# બૃહદ્ ગુજરાતી કોશ

## ખંડ ૧ લો

[સ્વરો અને ક-ચ-ટ વર્ગ]

# COMPREHENSIVE GUJARATI DICTIONARY

## PART I


સંપાદક

પદ્મશ્રી, અધ્યા. કેશવરામ કા. શાસ્ત્રી (બાંભણિયા), 'વિદ્યાવાચસ્પતિ'

Padmashri, **Prof. Keshavram K. Shastree** (Bambhania), 'Vidyāvācaspati'



યુનિવર્સિટી ગ્રંથ નિર્માણ બોર્ડ - ગુજરાત રાજ્ય

# બૃહદ્ ગુજરાતી કોશ

## ખંડ ૧ લો

[સ્વરો અને ક-ચ-ટ વર્ગ]

# COMPREHENSIVE GUJARATI DICTIONARY

## PART I


સંપાદક

પદ્મશ્રી, અધ્યા. કેશવરામ કા. શાસ્ત્રી (બાંભણિયા),
'વિદ્યાવાચસ્પતિ'
અમદાવાદ–૩૮૦ ૦૦૬

Padmashri, **Prof. Keshavram K. Shastree** (Bambhania),
'Vidyāvācaspati'
Ahmedabad–380 006



યુનિવર્સિટી ગ્રંથનિર્માણ બોર્ડ,
ગુજરાત રાજ્ય, અમદાવાદ–૩૮૦ ૦૦૬

: પ્રકાશક :

જે. બી. સૅન્ડિલ

અધ્યક્ષ,

યુનિવર્સિટી ગ્રંથ નિર્માણ બોર્ડ,

ગુજરાત રાજ્ય, અમદાવાદ–૩૮૦ ૦૦૬



પ્રથમ આવૃત્તિ, ૧૯૭૬

નકલ ૫૦૦૦

**: કિંમત :**

**ખંડ ૧ : રૂ. ૫૦–૦૦**

**ખંડ ૨ : રૂ. ૫૦–૦૦**

(તા. ૩૧–૧૨–૭૬ સુધી બંને ખંડોની એકસાથે આપવાની કિંમત રૂા. ૮૦–૦૦ રહેશે. એમાં પહેલો ખંડ તરત જ અપાશે અને બીજો ખંડ પ્રસિદ્ધ થયેથી અપાશે.)

"Published by the University Book Production Board, Gujarat State, under the Centrally Sponsored Scheme of Production of Literature and books in Regional Languages at the University level, of the Government of India in the Ministry of Eduction and Social Welfare (Department of Culture), New Delhi."

: મુદ્રક :

શાંતિલાલ હરજીવન શાહ

નવજીવન મુદ્રણાલય,

અમદાવાદ–૩૮૦ ૦૧૪

: વિતરક :

બાલગોવિંદ બુકસેલર્સ,

બાલાહનુમાન સામે,

ગાંધીરોડ, અમદાવાદ–૩૮૦ ૦૦૧

# પ્રકાશકનું પુરોવચન

ઉચ્ચ કેળવણીનું માધ્યમ માતૃભાષા બને એ ખ્વાહિશ મૂર્તિમંત કરવી હોય તો યુનિવર્સિટીએ અનેક વિદ્યાશાખાઓ માટે વિપુલ ગ્રંથસામગ્રી તૈયાર કરવી જોઈએ. આ સામગ્રી અનેક કક્ષાના અને રસના વિદ્યાર્થીઓ અને અભ્યાસીઓને ઉપયોગી થાય તે રીતે નિર્માણ થાય તો વિદ્યાવ્યાસંગનું ઉત્તમ કાર્ય હાથ ધરી શકાય. યુનિવર્સિટી-કેળવણીનું સનાતન ધ્યેય જુવાન પેઢીમાં વિદ્યાવ્યાસંગની વૃત્તિ વિકસાવવાનું છે. આ વૃત્તિ જુવાન વિદ્યાર્થીઓના માનસ-જગતનું એક આજીવન અંગ બને એવી ઇચ્છા આપણે સૌએ સેવવી જોઈએ.

આ ઇચ્છાને બર લાવવા માટે કેંદ્રીય સરકારે રાજ્ય સરકાર દ્વારા હરેક ભારતીય ભાષા માટે આર્થિક સહાય આપવાની હૈયાધારણ આપી ભૌતિક પરિસ્થિતિ સર્જી છે. આવી ભૌતિક સગવડના સંદર્ભમાં ઉત્તમ માનક ગ્રંથો ગુજરાતની નવી પેઢીને ચરણે ધરવાનો પડકાર યુનિવર્સિટીઓની વિદ્યાપ્રવૃત્તિ સાથે સંકળાયેલાં સૌની સમક્ષ પડેલો છે.

ગુજરાત રાજ્ય સરકારે ગ્રંથનિર્માણનું આ કામ ત્વરાથી અને અપેક્ષિત ધોરણે થાય એ હેતુસર 'યુનિવર્સિટી ગ્રંથનિર્માણ બોર્ડ'ની રચના કરી છે. આ બોર્ડ પર ગુજરાતની બધી યુનિવર્સિટીઓના કુલપતિઓ તેમજ વિદ્વાનો, સંલગ્ન સરકારી ખાતાંઓના નિયામકો વગેરે નિયુક્ત થાય છે અને માનક ગ્રંથોની ધારણા પરિણામજનક બને એ માટે વિદ્યાશાખાવાર વિષયવાર અનુભવી વિદ્વાન પ્રાધ્યાપકોનું મિલન યોજી એમની ભલામણ અનુસાર લેખન તથા અનુવાદ માટે પ્રાધ્યાપકોને નોતર્યા છે અને લખાણ શુદ્ધ તથા ધ્યેયપૂર્વક બને એ હેતુસર એવા જ વિદ્વાનોને પરામર્શક તરીકે નિમંત્ર્યા છે.

આ ગ્રંથનિર્માણ-યોજનાના એક ભાગ તરીકે જુદી જુદી જાતના કોશ તૈયાર કરવાનું પણ બોર્ડે નક્કી કર્યું છે.

ગુજરાત વિદ્યાપીઠ (અમદાવાદ) તરફથી 'સાર્થ જોડણીકોશ' પ્રસિદ્ધ થયેલો છે તે અત્યારે સુલભ છે, પણ શબ્દોની સંખ્યા એમાં મર્યાદિત છે. ભગવદ્ગોમંડલ કોશ નવ ગ્રંથોમાં ૨,૮૧,૩૭૭ શબ્દ ધરાવતો પ્રસિદ્ધ થયેલો છે તે અપ્રાપ્ય થઈ પડ્યો છે. સાથે એમાં અપ્રચલિત શબ્દોનો મોટી સંખ્યામાં સમાવેશ થવાથી એનું ભારણ વધી પડયું છે. અર્થોના વિષયમાં પણ એટલો વિસ્તાર છે અને એટલું અપ્રસ્તુત અપાઈ ગયું છે કે એની માર્ગદર્શકતા ગૂંચવાઈ ગઈ છે. આંતરિક વિકાસ સાથેની વ્યુત્પત્તિ અત્યાર સુધીના બીજા પ્રયત્નોમાં પણ અપાઈ નથી. આવાં આવાં કારણોએ ગુજરાતી ભાષાના મોટા ભાગના પ્રચલિત શબ્દો—સાહિત્યમાં તેમજ સમાજ-વ્યવહારમાં પણ હોય તેવા—તારવીને એક સર્વગ્રાહ્ય કોશ તૈયાર કરાવવાનું બોર્ડની સમિતિએ નક્કી કર્યું અને એની યોજના માટે એક 'કોશ સમિતિ' નીચેના સભ્યોની રચવામાં આવી:

૧. બોર્ડના અધ્યક્ષ
૨. ડૉ. ઉમાશંકર જોશી
૩. શ્રી બચુભાઈ પો. રાવત
૪. અધ્યા. કેશવરામ કા. શાસ્ત્રી
૫. ડૉ. હરિપ્રસાદ ગં. શાસ્ત્રી
૬. ડૉ. ભોગીલાલ જ. સાંડેસરા
૭. આચાર્ય મોહનભાઈ પટેલ

આ સમિતિએ પોતાની જુદી જુદી બેઠકોમાં યોજના વિચારી અને આ કોશ તૈયાર કરવાની જવાબદારી આ સમિતિમાંના અધ્યા. કેશવરામ કા. શાસ્ત્રીને સોંપવામાં આવી. એમના કામમાં સહાય કરવા ખંડ-સમયના એક ગ્રેજ્યુએટ સહાયકની પણ વ્યવસ્થા કરી આપવામાં આવી. સમિતિએ દોરી આપેલી રેખા પ્રમાણે વિદ્યાર્થીઓ શિક્ષકો તેમજ સર્વસામાન્ય ગુજરાતી જનસમુદાયને જ માત્ર નહિ, પણ જેમની માતૃભાષા ગુજરાતી નથી તેવા એતદ્દેશીય તેમજ વિદેશીઓને પણ ઉપયોગ કરવાની સરળતા થાય એ દૃષ્ટિએ એમણે આ કોશ તૈયાર કરવાનું માથે લીધું. અને અમને જણાવતાં આનંદ થાય છે કે ૧૪ મી જૂન, ૧૯૭૧ થી પ્રત્યેક શબ્દનું એક પત્તું એ રીતે લખવાનો આરંભ કરી ૧૦ મી ઑક્ટોબર

૧૯૭૩ સુધીના ૮૫૦ દિવસોમાં ૭૫,૦૦૦ થી ૮૦,-૦૦૦ જેટલાં પત્તાં બનાવી મોટા ભાગના શબ્દોને તારવી લેવાનું કાર્ય એમણે પૂર્ણ કર્યું. પત્તાંની સાથોસાથ સરળતાથી મળે તેવા, કોશમાં વણ-નોંધાયેલા શબ્દ પણ એઓ ઉમેર્યે જતા હતા અને પત્તાંઓ પરથી એમના સહાયક છાપવા માટેની પાંડુલિપિ પણ તૈયાર કર્યે જતા હતા, જે ક્રિયા અદ્યાપિપર્યંત ચાલુ છે. ૧૯૭૪ ના મધ્ય ભાગમાં નવજીવન પ્રેસમાં એના છાપકામનો પણ આરંભ થયો અને આટલા સમયમાં સ્વરવિભાગ અને કવર્ગ–ચવર્ગ–ટવર્ગના શબ્દોનો ભાગ છપાઈ ગયો. હજી એટલું બીજું કામ બાકી હોઈ આ **ખંડ પહેલા** તરીકે પ્રસિદ્ધ કરવાનું યોગ્ય માન્યું છે અને એ રીતે **ખંડ પહેલો** પ્રસિદ્ધ કરવાનો આનંદ અનુભવું છું. **ખંડ બીજો** માર્ચ ૭૭ સુધીમાં પ્રસિદ્ધ થઈ શકશે એવી અપેક્ષા છે.

બોર્ડને એ આનંદમાં ઉમેરો એ વાતે થાય છે કે આ કોશ તૈયાર કરવાનું કામ એ વિષયના તજ્જ્ઞ અને ગુજરાતી ભાષાની છેલ્લાં આઠસો-નવસો વર્ષોની વિવિધ ભૂમિકાઓના જ્ઞાતા, વયોવૃદ્ધ વિદ્વાન અધ્યા. કેશવરામ કા. શાસ્ત્રીને હાથે સિદ્ધ થઈ રહ્યું છે. આનાં પ્રૂફો વાંચવાની પણ જવાબદારી એમણે ઉઠાવી લીધી છે. બેઉ પ્રકારની આ સેવા બદલ અધ્યા. શાસ્ત્રીનો તેમજ ગુજરાતી કોશની સમિતિના સભ્યોએ આ ગ્રંથ પ્રમાણભૂત બને એ માટે સલાહ-સૂચનો અને માર્ગદર્શન આપી જે સેવાઓ આપી છે તે બદલ એમનો પણ આભાર માનું છું. અમારા કામમાં સહાયભૂત થવા અપ્રાપ્ય થઈ પડેલા 'ભગવદ્ગોમંડલ કોશ'નો પૂરો સેટ શ્રી. મોતીલાલ શર્મા તરફથી ભેટ મળ્યો છે તેમનો પણ આ સ્થળે આભાર માનવાનું ઉચિત સમજું છું.

**જે. બી. સેંડિલ**
અધ્યક્ષ

યુનિવર્સિટી ગ્રંથ નિર્માણ બોર્ડ,
ગુજરાત રાજ્ય, અમદાવાદ – ૩૮૦ ૦૦૬
૭–૬–૧૯૭૬ : ગંગા-દશહરા

# પ્રાસ્તાવિક

**ગુજરાતી** ભાષાના શબ્દકોશ–ક્ષેત્રે થયેલાં કામોનો ઇતિહાસ ઠીક ઠીક જૂનો છે. ઈ. સ. ૧૨૮૦ જેટલા જૂના સમયમાં કોઈ ઠક્કુર સંગ્રામસિંહે રચેલા બાલશિક્ષા નામના પ્રાથમિક સં. વ્યાકરણને અંતે એ સમયની ગુજરાતમાં પ્રચલિત ભાષાના નોંધપાત્ર શબ્દોની સાર્થ યાદી આપેલી. એ પછી એવાં જ પ્રાથમિક સં. વ્યાકરણ ગુજરાતની તત્કાલીન ભાષાના માધ્યમવાળાં રચાયે ગયાં હતાં તેઓમાં અંતે મહત્ત્વના શબ્દોની યાદીઓ આપવામાં આવતી. ઈ. સ. ૧૩૯૪ માં કુલમંડનગણિ નામના જૈન સાધુએ રચેલ મુગ્ધાવબોધ ઔક્તિક સ્વ. હરિલાલ હર્ષદરાય ધ્રુવે ઈ. સ. ૧૮૯૨ માં પ્રસિદ્ધ કરેલું જાણવામાં આવ્યું ત્યારે મધ્યકાલીન ગુજરાતી કિંવા 'ગુજર ભાખા'ના માધ્યમવાળું પ્રાથમિક સં. વ્યાકરણ ગુજરાતી પ્રયોગોનો ખ્યાલ આપતું અને ગ્રંથાંતે શબ્દોની યાદી આપતું સુલભ બન્યું. આણે એવા પ્રયત્નોની મહત્તાનો પણ ખ્યાલ આપ્યો. ઇસ્ટ ઇન્ડિયા કું.એ દેશના સંખ્યાબંધ ભાગો ઉપર સત્તા હાંસલ કરી ત્યારે દેશનો વહીવટ કરવા વિભિન્ન પ્રાંતોની ભાષાઓની જાણકારી જરૂરી બનતાં 'કલકત્તા કૉલેજ' માટે ઈ. સ. ૧૮૦૦માં 'અંગ્રેજી–ફારસી શબ્દાવલી' (English–Persian Vocabulary) વહીવટની સરલતા થવા પ્રસિદ્ધ કરવામાં આવી; એનો ગુજરાતી અનુવાદ—'શબ્દાવલી – અંગ્રેજી અને ગુજરાતી' (Vocabulary : English & Guzratee)—મુંબઈમાંથી પ્રસિદ્ધ થતા દૈનિક 'મુંબઈ સમાચાર'ના માલિકોએ ૧૮૩૫ આસપાસ પ્રસિદ્ધ કર્યો.

નાનો માત્ર ૪૬૩ ગુજરાતી શબ્દોનો અંગ્રેજી સમજૂતીવાળો કોશ તો આ પૂર્વે ઈ. સ. ૧૮૦૮ માં ડ્રમન્ડ નામના એક પાદરીએ પ્રસિદ્ધ કરેલો, જેના આરંભે તુલનાત્મક કહી શકાય તેવું ગુજરાતી–મરાઠી–અંગ્રેજી સંક્ષિપ્ત વ્યાકરણ પણ આપ્યું હતું. અહીંથી ગુજરાતી શબ્દકોશનો આરંભ થયો. ૧૯૭૫ ના ઉત્તરાર્ધમાં આ 'બૃહદ્ ગુજરાતી કોશ'નો આ પહેલો ગ્રંથ પ્રસિદ્ધ થાય છે ત્યાંસુધીમાં દ્વિભાષી તેમજ એકભાષી અનેક શબ્દકોશ–કોઈ ગુજરાતીને કેંદ્રમાં રાખી એના પર્યાય અંગ્રેજીમાં આપતા કે કોઈ સંસ્કૃત યા અંગ્રેજી કે હિંદીને કેંદ્રમાં રાખી એના ગુજરાતી પર્યાય આપતા, તો વળી ગુજરાતીને કેંદ્રમાં રાખી એના અંગ્રેજી પર્યાયો સાથે ગુજરાતી અર્થ, તો માત્ર ગુજરાતીના ગુજરાતી પર્યાય આપતા કોશ પણ થયા. આનો ઇતિહાસ અહીં અપ્રસ્તુત છે. અહીં આ 'બૃહદ્ ગુજરાતી કોશ'ની સામગ્રી મુખ્યત્વે જેમાંથી લેવામાં આવી છે તે વિશે જ થોડું જણાવીશ.

મને 'કોશ-સમિતિ'નો સ્પષ્ટ આદેશ હતો કે મુદ્રિત કોશોમાંથી જ શબ્દોની પસંદગી કરવી. જો નવું વાચન કરી શબ્દો એકત્રિત કરવાનું પણ કરવામાં આવે તો એવો કોશ બનાવવામાં મોટો સમય વ્યતીત થઈ જાય અને ધારી મુદતમાં પ્રસિદ્ધિ ન થાય. તેથી જ કોશોમાં સંગ્રહાયેલા શબ્દ લેવા. સ્વ. ગોંડલ-નરેશના સંપાદકત્વે પ્રસિદ્ધ થયેલો 'ભગવદ્ગોમંડલ કોશ' આપણી સામે ૨,૮૧,૩૭૭ શબ્દો એના ૫,૪૦,૪૫૫ અર્થો તથા ૨૮,૧૫૬ રૂઢિપ્રયોગો ધરાવતો છે, પરંતુ એ અપ્રાપ્ય થઈ પડયો છે, એ સાથે એમાં અપ્રચલિત શબ્દોની પણ ભારે મોટી પ્રચુરતા છે, વળી વ્યુત્પત્તિની અને અર્થોની દૃષ્ટિએ બહુ વિશ્વાસ કરવા જેવો ન કહી શકાય. આ દૃષ્ટિએ ગુજરાત વિદ્યાપીઠનો 'સાર્થ જોડણીકોશ' પ્રમાણમાં વધુ ઉપયુક્ત કહી શકાય. બેશક, એમાંની વ્યુત્પત્તિ બધા જ સંયોગોમાં ગ્રાહ્ય નથી. મારે તો વ્યાવહારિક કોશ ઊભો કરવાનો હતો એટલે ૧. કવિ નર્મદનો 'નર્મકોશ,' ૨. મલ્હાર ભિકાજી બેલસરેનો ગુજરાતી-અંગ્રેજી કોશ, ૩. ગુજરાત વિદ્યાસભાનો ગુજરાતી શબ્દ-કોશ, ૪. એ સભાનો અરબી-ફારસી-ગુજરાતી કોશ, ૫. ગુજ. યુનિ. પ્રસિદ્ધ કરી રહી છે તે અરબી-ફારસી-ગુજરાતી કોશ, ૬. વિશ્વનાથ મગનલાલ ભટ્ટનો સભાનો

પારિભાષિક કોશ (નવી વધારાવાળી આવૃત્તિ) અને ગુજરાત સરકારના ભાષાતંત્રે પ્રસિદ્ધ કરેલો 'વહીવટી કોશ' આટલા કોશોને સામે રાખી તા. ૧૪ મી જૂન, ૧૯૭૧ ને દિવસે પત્તાંઓ પર શબ્દોની પસંદગી અને એના પ્રચલિત અર્થ તારવવાનો પ્રયત્ન શરૂ કર્યો, જે કાર્ય પૂરા ૮૫૦ દિવસે તા. ૧૦ મી ઑકટોબર, ૧૯૭૩ ના રોજ પૂર્ણ થયું. મને કામ તો ૧૯૭૦ ના આખરના ભાગમાં સોંપવામાં આવેલું હતું. મારી સૂચના પ્રમાણે મને આપવામાં આવેલા મારા સહાયક શ્રી ગોપાલ ના. જોશી દ્વારા ગુજરાત યુનિવર્સિટીએ પ્રસિદ્ધ કરેલી પારિભાષિક શબ્દાવલી-ઓની પુસ્તિકાઓમાંથી 'પત્તી'ઓ બનાવવાનું કામ તા. ૧–૧૦–૧૯૭૦ થી શરૂ કરવામાં આવેલું, પણ સમિતિની બેઠકોમાં પાછળથી નિર્ણય લેવામાં આવ્યો કે ભિન્ન ભિન્ન વિષયોના પારિભાષિક શબ્દોનો કોશ સ્વતંત્ર રીતે જ યુનિ. નિ. બોર્ડ કરાવતું હોવાથી એવો પ્રયત્ન જતો કરવો, પરંતુ મારા વાંચવામાં તેમજ સાંભળવામાં આવતા નવા શબ્દ પણ ખુશીથી લેવા. સંપાદનકાર્ય શરૂ કરતી વેળા 'કોશ–સમિતિ'ની એ પ્રકારની અનુજ્ઞા પણ મેં માગી લીધી હતી કે લિખિત શબ્દનું ઉચ્ચારણ લિપિસ્થ સંકેતોથી થોડું કે ઝાઝું જુદું થતું હોય તો એ બાજુમાં જ કૌંસમાં બતાવવું, અને તદ્ભવ ગુજરાતી–મૂળ શબ્દોની તેમજ તેવા તેવા શબ્દમાંથી વિકસેલા શબ્દોની–તે તે શબ્દનો પરિચય વ્યાકરણની દૃષ્ટિએ સુલભ રહે એ રીતે, વ્યુત્પત્તિ મોટા કૌંસમાં બતાવવી. એ કાર્ય મેં મારી બુદ્ધિ અને સમજ પ્રમાણે આપવાનો પ્રયત્ન કર્યો છે. મારું આ પાછળનું એક ધ્યેય સ્પષ્ટ છે કે જેમની માતૃભાષા ગુજરાતી કે ગુજરાતીની સંબદ્ધ બોલીઓ છે તેવાઓને જ માટે માત્ર આ કોશ નથી, પરંતુ જેઓની માતૃભાષા જુદી જ છે તેવા હરકોઈ જિજ્ઞાસુને માટે આ કોશ છે. શબ્દોમાં સ્વાભાવિક ભાર (stress) ઉચ્ચારણમાં કયા સ્વર ઉપર આવે છે એ બતાવવાની મારી પ્રબળ ભાવના હતી અને શરૂઆતમાં મેં નમૂનાનું જે લખાણ સમિતિ સમક્ષ રજૂ કર્યું હતું તેમાં (stroke)થી આ બતાવ્યું પણ હતું, પણ 'કોશ–સમિતિ'એ એટલે ઊંડાણમાં જવાની સલાહ ન આપી, એટલે મારે મારો એ પ્રયત્ન જતો કરવો પડ્યો, પરંતુ અનુનાસિક ઉચ્ચારણથી જુદો પૂર્ણ અનુસ્વાર, એ–ઓ એવાં વિવૃત ઉચ્ચારણ, યશ્રુતિ, હશ્રુતિ કિંવા મહાપ્રાણિત સ્વરોચ્ચારણ (murmur) વગેરે બતાવવાનો તે તેના ખાસ સંકેતથી, જેમકે શ–ષ–સ–હ–ર અને ય–વ પહેલાં અનુસ્વાર પોલા મીંડાથી, વર્ગીય વર્ણો પૂર્વે તે તે વર્ગના અનુનાસિક વ્યંજનથી, વિવૃત એ–ઓ ઊંધી માત્રાથી, યશ્રુતિ 'ય' લખીને અને હશ્રુતિ કિંવા મહાપ્રાણિત સ્વરોચ્ચા-રણ વિસર્ગ-ચિહ્નથી ત્યાં ત્યાં શબ્દ પછી તરત જ કૌંસમાં બતાવવા દેવાની મને અનુજ્ઞા મળી.

શબ્દોની પસંદગી માટે વિકટ પ્રસંગ તો મારે કયા સામાસિક શબ્દ સ્વીકારવા એનો હતો. 'સાર્થ જોડણીકોશ'માં સ્વીકારાયેલા સામાસિક શબ્દોનો તો મોટે ભાગે મારા તરફથી સ્વીકાર કરવામાં આવ્યો છે. એ શબ્દો ન લેવામાં આવે તો આ નવા કોશમાં એવા શબ્દ નથી એવી હવા ઊભી થાય. એ દૃષ્ટિ ધ્યાનમાં રાખી એવા પ્રકારના, 'સાર્થ જોડણીકોશ'માં ન હોય તેવા, મહત્ત્વના, સામાસિક શબ્દ, અર્થની વિશિષ્ટતા હોય તો તો ખાસ, સ્વીકારવામાં આવ્યા છે. છતાં આવા શબ્દોની પસંદગીમાં મતભેદને સર્વથા અવકાશ છે, અને તેથી જ એ માટેની જે કાંઈ જવાબદારી હોય તે મારી છે. 'કોશ–સમિતિ'ના સાથીદારોને તેથી જ મજાકમાં એકથી વધુ વાર મેં કહ્યું જ છે કે એકલે હાથે શબ્દકોશોમાંથી શબ્દોની તેમજ અર્થોની પણ પસંદગી કરવાની હોઈ આ કોશ કેશવ–કોશ બને છે. આ શબ્દો પૂરી જવાબદારીપૂર્વકના, એમ છતાં, છે. મને કામ સોંપાયું ત્યારે, એ જ વખતે, મેં 'કોશ–સમિતિ' સમક્ષ પ્રાર્થના કરી હતી કે જે કાંઈ કામ હું કરતો થાઉં તે તપાસી જવાનું સમિતિના કે સમિતિ બહારના કોઈ વિદ્વાનને સોંપવામાં આવે. સમિતિને આમાં ખાસ સધિયારો મળ્યો ન કહી શકાય. તેથી પ્રો. અનંતરાય મ. રાવળને વિનંતિ કરવામાં આવી અને એમણે 'અ' થી લઈ કેટલાક સ્વર–વર્ણોનાં પત્તાં ઝીણવટથી જોઈ સૂચનાઓ આપી. એમની સૂચનાઓનો, મારી સમજ પ્રમાણે, અમલ કરવાનો મેં પ્રયત્ન કર્યો છે. સામાસિક શબ્દોની ભરમાર ન થાય એ એમની મહત્ત્વની સૂચના

હતી, જેનો યથાશક્તિ યથાબુદ્ધિ અમલ કર્યો છે.

જોડણીની દૃષ્ટિએ કોશોમાં પરસ્પર ભારે વિસંવાદ છે. આવા વિસંવાદનાં સ્થાનોમાં 'સાર્થ જોડણીકોશ'ની જોડણીનો મુખ્યત્વે અમલ કરવા સાવધાની રાખી છે. 'જોડણીકોશ'ના મુખપૃષ્ઠ ઉપર "હવે પછી કોઈને સ્વેચ્છાએ જોડણી કરવાનો અધિકાર નથી" એવી રાષ્ટ્રપિતા સ્વ. મહાત્મા ગાંધીજીની આજ્ઞાનો રાષ્ટ્રિય શિસ્તની ભાવનાથી આપણે સમાદર કર્યો છે. ઈ. સ. ૧૯-૩૬માં અમદાવાદ ખાતે મળેલા 'ગુજરાતી સાહિત્ય પરિષદ'ના બારમા સંમેલનની મધ્યસ્થ સમિતિમાં 'જોડણીકોશ'ની જોડણીને સર્વમાન્ય કરવાના ઠરાવની ચર્ચા આવી ત્યારે હાજર ૧૧ સભ્યોમાંથી ૭ (વિરુદ્ધ ૪) સભ્યોની વધુમતીથી ઠરાવ પસાર થયો ત્યારે પ્રમુખસ્થાનેથી મહાત્માજીએ વચન આપ્યું હતું કે "શાસ્ત્રીજી, આનાથી જોડણીમાં સુધારાનાં દ્વારા બંધ થતાં નથી." અને એ નોંધપાત્ર બન્યા કર્યું છે કે 'જોડણીકોશ'ની અજાણતાં પોતાના નિયમ વિરુદ્ધ સૂચવેલા શબ્દોની જોડણી નવી નવી આવૃત્તિમાં સુધારી લેવામાં આવ્યા કરી છે. બેશક, એવાં સ્થાન સ્વલ્પ જ છે. આ નવા કોશમાં કેટલાક વિકલ્પો-નો સમાદર કર્યો છે. 'જોડણીકોશ'માં 'અલ્પપ્રાણ+મહાપ્રાણ'નો વિચિત્ર ગૂંચવાડો છે. સંસ્કૃત વ્યાક-રણોએ આનો વિકલ્પ આપ્યો જ છે, તેથી ગૂંચવાડો દૂર કરવા વિકલ્પ એ પ્રામાણિક ઉકેલ છે. બીજી કેટલીક સ્પષ્ટ ભૂલો સુધારી છે યા તો ત્યાં વિકલ્પ સૂચવ્યો છે.

એ હકીકત છે કે ગુજરાતી માન્ય ભાષાનાં બધાં ઉચ્ચારણોને 'જોડણીકોશ'ના નિયમ સર્વાંશે સાચવી આપતા નથી; ઉચ્ચારણોને નજીકમાં પહોંચ-વાનો પ્રયત્ન જરૂર છે. તેથી જ મારા તરફથી, ગુજરાત વિદ્યાસભા તરફથી પ્રકાશિત 'ગ્રંથ અને ગ્રંથકાર –પુ. ૯' માટે લખેલા, ગુજરાત વિદ્યાપીઠના નિય-મોનું વિવરણ આપતા લેખનું મથાળું **ગુજરાતી શબ્દોની વ્યવહારુ જોડણી** આપવામાં આવેલું. જ્યારે આપણે કોઈ પણ અધિકૃત કોશ પ્રજા સમક્ષ મૂકતા હોઇયે ત્યારે એમાં સ્વીકારવામાં આવે-લી જોડણીના સંદર્ભમાં વિચારણા રજૂ કરવી જોઇયે, તેથી જ આ નીચે ગુજરાત વિદ્યાપીઠના 'સાર્થ જોડણીકોશ'માં અપાયેલા નિયમોની તાત્ત્વિક મીમાંસા આપવાના મનોભાવને જતો ન કરી શકાય.

## નિયમો અને એઓની મીમાંસા

### ૧. તત્સમ શબ્દો

[ સંસ્કૃત તત્સમ શબ્દો ]

૧. સંસ્કૃત તત્સમ શબ્દોની જોડણી મૂળ પ્રમાણે કરવી. ઉદા૦ મતિ; ગુરુ; વિદ્યાર્થિની.

૨. ભાષામાં તત્સમ તથા તદ્ભવ બંને રૂપો પ્રચલિત હોય તો બંને સ્વીકારવાં. ઉદા૦ કઠિન–કઠણ; રાત્રિ–રાત; દશ–દસ; કાલ–કાળ; નહિ–નહીં; હૂબહૂ–આબેહૂબ; ફર્શ–ફરસ.

૩. જે વ્યંજનાંત તત્સમ શબ્દો ગુજરાતી પ્રત્યયો લેતા હોય તેમને અકારાન્ત ગણીને લખવા. ઉદા૦ વિદ્વાન, જગત, પરિષદ.

આ નિયમ અંગ્રેજી, ફારસી, અરબી વગેરે ભાષાના શબ્દોને પણ લાગુ પડે છે.

૪. પશ્ચાત્, કિંચિત્, અર્થાત્, ક્વચિત્, એવા શબ્દો એકલા આવે અથવા બીજા સંસ્કૃત શબ્દોની સાથે સમાસમાં આવે ત્યારે વ્યંજનાન્ત લખવા. ઉદા૦ કિંચિત્કર, પશ્ચાત્તાપ.

આવાં અવ્યયો પછી જ્યારે 'જ' આવે ત્યારે તેમને વ્યંજનાન્ત ન લખવાં. ઉદા૦ ક્વચિત જ.

આ ચાર નિયમોમાં સંસ્કૃત તત્સમ શબ્દોની જોડણી કેવી રીતે કરવી એનો નિર્ણય આપવામાં આવ્યો છે. આમાંનો માત્ર બીજો નિયમ જોડણીનો નિયમ નથી, એ તો માત્ર એવું એક વિધાન નોંધ-રૂપે જ કરે છે કે પ્રચલિત ભાષામાં મૂળની ભાષામાંથી અવિકૃત રૂપે સ્વીકારાયેલા શબ્દોની સાથોસાથ વિકૃત સ્વરૂપે પણ તેના તે શબ્દ રૂઢ થઈ ગયેલા હોય તેનો પણ સ્વીકાર કરવો. અને ઉદાહરણોથી એ વાત સ્પષ્ટ કરવામાં આવી છે. તેથી જ સ્પષ્ટ થાય છે કે શિષ્ટ બોલીમાં ન સ્વી-કારાયેલાં 'સુખ'નું 'સખ' 'દુઃખ'નું 'દખ' વગેરે રૂપોનો અસ્વીકાર કરવાનો છે. પણ આ વસ્તુ લખનારની શક્તિ અને શૈલી ઉપર આધાર રાખે છે. પ્રયોગમાં ક્યાં કયું રૂપ: તત્સમ કે તદ્ભવ સ્વીકારવું એ લખનારની મુનસફીનો વિષય છે. બાકી રહે છે ૧ અને ૩–૪ એ નિયમો. આ

નિયમોની સમઝૂતી વધુ જરૂરની છે. આ નિયમોમાં કેટલીક વસ્તુ સંદિગ્ધ રહે છે.

એમ તો ૧ લો નિયમ ચોખ્ખટ કરી આપે છે કે "સંસ્કૃત તત્સમ શબ્દોની જોડણી મૂળ પ્રમાણે કરવી." અને ખરેખર મોટા ભાગના સ્વરાંત શબ્દોમાં આવી કોઈ ખાસ મુશ્કેલી નથી (ખાસ કરીને હ્રસ્વ–દીર્ઘ 'ઇ' અંતે હોય તેવા શબ્દોનો જ પ્રશ્ન જરા વિકટ છે, પણ એ નિરાકરણ શબ્દકોશ આપી દે. એમાંથી સંસ્કૃતમાં જે રૂઢ હોય તે 'ઇ' સ્વીકારી લેવી. જોડણીકોશમાં "શતાબ્દી" જેવો શબ્દ પૂર્વે હ્રસ્વ 'ઇ'થી છપાયેલો એવી ભૂલો સુધારી લેવી.), પણ સંસ્કૃતમાં જે વ્યંજનાંત શબ્દો છે અને સ્વરાંતમાં પણ એનું વિભક્તિ-રૂપ જુદું થાય છે તેવા શબ્દોના વિષયમાં ચોખ્ખટ જરૂરી બને છે. ૩ જા નિયમમાં વ્યંજનાંત વિશે કાંઈક ચોખ્ખટ કરવામાં પણ આવી છે, પણ એ કાંઈક અપૂર્ણ છે. ખરી સ્થિતિ એ છે કે **સંસ્કૃત શબ્દોની પ્રથમા વિભક્તિના એકવચનનાં રૂપ, વિભક્તિનો પ્રત્યય જો કાંઈ એમાં હોય તો, એનો લોપ થયો હોય તેવા સ્વરૂપમાં સ્વીકારવાનાં છે.** સંસ્કૃત તૃ અન્ इन् विन् वस् वत्–मत् અને स् છેડાવાળા શબ્દોનાં પ્રથમા વિભક્તિના એકવચનમાં નેતા કર્તા માતા પિતા આત્મા બ્રહ્મા નામ વિદ્યાર્થી હસ્તી યશસ્વી મનસ્વી વિદુષી ભગવતી શ્રીમતી, અને સ્ના લોપે ચંદ્રમા યશ મન એવાં સ્વરાંત રૂપ વપરાય છે તે આપણે તત્સમ તરીકે સ્વીકારવાનાં છે. વ્યંજનાંત બનતા વિદ્વાન્ ભગવાન્ શ્રીમાન્ અને બાકીના વ્યંજનાંત બીજા બધા શબ્દ—મરુત્ જગત્ વાક્ પરિષદ્ સંસદ્ ધનુષ્ આશિષ્ અકસ્માત્ એ બધા શબ્દ એકલા વપરાય ત્યારે અંત્ય વ્યંજનમાં 'અ' ઉમેરી જોડણી કરવાની છે: વિદ્વાન ભગવાન શ્રીમાન મરુત જગત વાક પરિષદ સંસદ ધનુષ આશિષ આયુષ અકસ્માત એ રીતે. "આયુષ" ઉપરાંત, 'આયુ' અને "વપુષ"ને બદલે તો "વપુ" સ્વીકાર્ય થયો છે, એ લક્ષ્યમાં રાખવું.

વસ્તુસ્થિતિએ ૧ લા અને ૩ જા નિયમથી એ સ્પષ્ટ થાય છે કે સંસ્કૃત તત્સમ શબ્દો ગુજરાતીમાં નામ તરીકે કે વિશેષણ તરીકે જે કોઈ પણ સ્વીકારાયેલા છે તે સ્વરાંત હોય કે વ્યંજનાંત હોય સ્વરાંત તરીકે સ્વીકારવાના છે. 'સુદિ વદિ' જેવાં સ્વરાંત અવ્યય પણ ગુજરાતીમાં વપરાય છે ત્યાં એ શુદ્ધ સ્વરૂપમાં જ આવે. એનું તદ્ભવ રૂપ સ્વીકારવાની ઇચ્છા હોય ત્યાં 'સુદ' 'વદ' એમ લખી શકાય. બેશક, પ્રચલિત ઉચ્ચારણમાં લઘુપ્રયત્ન યકાર સાથે 'સુદ્ય' 'વદ્ય' એવાં રૂપ વ્યાપક છે, પણ નીચે ૧૨ મા નિયમમાં સર્વસામાન્ય વિધાન કરવામાં આવ્યું છે કે "૧૨. કેટલાક શબ્દોના ઉચ્ચારમાં ગુજરાતના કેટલાક ભાગમાં યશ્રુતિ થાય છે × × × પણ તે લખવામાં દર્શાવવાની જરૂર નથી" એટલે પ્રચલિત વ્યવહારુ જોડણીમાં લઘુપ્રયત્ન યકાર સ્વીકારવામાં નથી આવ્યો.

પ્રશ્ન રહે છે કેટલાંક વ્યંજનાંત અવ્યય ગુજરાતીમાં વપરાય છે તેનો. 'પશ્ચાત્' 'કિંચિત્' 'અર્થાત્' 'ક્વચિત્' એવા શબ્દ એકલા આવે ત્યારે શું કરવું? ['અકસ્માત્' સંસ્કૃત પ્રમાણે અવ્યય (પાંચમી વિભક્તિનું રૂપ) છે, પણ ગુજરાતીમાં એ નામ તરીકે પણ સ્વીકારાઈ ગયેલો છે, એટલે નામ હોય ત્યારે 'અકસ્માત' એવી સ્વરાંત જોડણી સ્વીકારવામાં આવી છે, અવ્યય તરીકે તો 'અકસ્માત્' છે.] પ્રશ્ન ઉપરનાં જેવાં અવ્યય એકલાં આવે ત્યારેનો છે. ૪ થા નિયમમાં એ વિશે સૂચન છે કે એને વ્યંજનાંત લખવાં, માત્ર 'જ' અવ્યય ઉમેરાય ત્યારે જ એને સ્વરાંત લખવાં; જેમકે ક્વચિત જ.[૧] ઉચ્ચારણ જ અહીં અનું ઉમેરણ કરી લે છે: "અકસ્માત જ મારું આવવું થયું" વગેરે.

**[ સંસ્કૃત સિવાયની ભાષાના તત્સમ શબ્દ ]**

૫. અરબી, ફારસી તથા અંગ્રેજી ભાષાના શબ્દો લખતાં તે તે ભાષાના વિશિષ્ટ ઉચ્ચારો દર્શાવવા ચિહ્નો ન વાપરવાં. ઉદા૦ ખિદમત, વિઝિટ, નજર.

એમના સાંકડા તથા પહોળા ઉચ્ચારની ભિન્નતા દર્શાવવા ચિહ્નો વાપરવાં નહિ. પરંતુ અંગ્રેજી શબ્દોના એમના ઉચ્ચારમાં ભ્રાંતિ ન થાય માટે, તે દર્શાવવા ઊંધી માત્રાનો ઉપયોગ કરવો. ઉદા૦ કૉફી, ઑગસ્ટ, કૉલમ.

---

૧. 'જ' અને 'ય' એ અવ્યય જ્યારે પણ કોઈ શબ્દની પછી આવે ત્યારે 'જ–ય'માંનો અકાર શાંત હોવાને કારણે પૂર્વ સ્વર ઉપર ભાર આવે છે; પરિણામે શાંત અકારવાળા શબ્દોનો તે અ પૂર્ણપ્રયત્ન સ્વરિત બને છે.

અરબી ફારસી અને અંગ્રેજી ભાષાના શબ્દોની ગુજરાતીમાં પ્રમાણમાં ઠીક ઠીક આયાત થઈ છે. મૂળ શબ્દોમાં વિકાર થયે આવેલાં શબ્દસ્વરૂપોની જોડણીનો પ્રશ્ન વિકટ નથી, કેમકે આપણે ત્યાં જે રીતે ઉચ્ચારણ થતું હોય તે રીતે તદ્ભવ શબ્દોના નિયમોને અનુસરી એની જોડણી સંસ્કૃત તદ્ભવની જેમ કરવાની હોય છે, પણ મુશ્કેલી શુદ્ધ શબ્દો પૂરતી છે. સંસ્કૃત ભાષાનાં બધાં જ ઉચ્ચારણ ગુજરાતીને જાણીતાં અને વારસામાં મળેલાં હોઈ મુશ્કેલી નથી, જ્યારે આ ભાષાઓનાં કેટલાંક ઉચ્ચારણ ગુજરાતીને તદ્દન અપરિચિત તો કેટલાંક પ્રાંતીય ઉચ્ચારણોને મળતાં છે તે શિષ્ટ જોડણીમાં સ્થાન પામી શક્યાં નથી, અને સ્વલ્પ અપવાદે પામી શકવાની સ્થિતિમાંયે નથી. આવાં ઉચ્ચારણોને ખ્યાલમાં રાખી ગુજરાતીમાં નજીકનું નજીક ઉચ્ચારણ હોય તે સ્વીકારવામાં આવે છે. અરબી ફારસીના 'અ઼ ક઼ ખ઼ ગ઼ જ઼' વગેરેને માટે આપણે ત્યાં સાદા 'અ ક ખ ગ ઝ' થી ચલાવી લઇયે છિયે; એ જ રીતે અંગ્રેજી 'ફ઼ વ઼ જ઼' વગેરેને માટે સાદા 'ફ વ ઝ' થી ચલાવી લઇયે છિયે. માત્ર વિવૃત ઍ–ઑ સાંચવતા શબ્દ આપણે ગુજરાતીમાં લઇયે ત્યારે એ બતાવવાની જરૂર સ્વીકારાઈ છે અને એ ઊંધી માત્રાથી. આ ઉચ્ચારણ તળપદા ગુજરાતી શબ્દોમાં પણ જાણીતું છે, પણ એ સમગ્ર ગુજરાતમાં સર્વત્ર વ્યાપક નહિ હોવાથી ગુજરાતી જોડણીમાં સ્વીકારાયું નથી; પરિચિત હોવાને કારણે અંગ્રેજી શબ્દો પૂરતું સ્વીકારવામાં આવે છે એ ખાસ અયુક્ત નથી. (જોકે મને પાકો સંદેહ છે કે આમજનતા એને સમજવામાં મુશ્કેલી અનુભવે છે જ.)

અરબી ફારસી અંગ્રેજી ઉપરાંત ઉર્દૂ પોર્ચુગીઝ ફ્રેંચ વગેરે શબ્દોની જોડણીમાં સ્વરના વિષયમાં તો મુશ્કેલી નથી. જે પ્રમાણે સ્વરનાં તે તે ભાષામાં ઉચ્ચારણ થાય છે તે પ્રમાણે આપણે અપનાવી લઈ જોડણી કરી શકિયે છિયે, પણ મુશ્કેલી શબ્દોના મધ્યમાં આવતા સંયુક્ત વ્યંજનો અને અંત્ય વ્યંજનના વિષયમાં ઊભી થાય છે. સંસ્કૃત તત્સમ શબ્દોના વિષયમાં ૩ જો નિયમ આપી, વ્યંજનાંત શબ્દોમાં અ ઉમેરી એવા સં. વ્યંજનાંત શબ્દોની જોડણી સ્વીકારી લેવામાં આવી છે તે જ પ્રમાણે આ વિદેશી શબ્દોમાં પણ અંતે અકાર ઉમેરી જોડણી કરી શકાય છે. અને એ જ પ્રમાણે આજે થાય છે, પરંતુ શબ્દના મધ્યમાં આવતા સંયુક્ત વ્યંજનોના ૫ મા નિયમમાં એ વિશે કાંઈ પણ સૂચન નથી. આ વિષયમાં નીચેની ચોખવટ ઉપયોગી થઈ પડશે:

અકબર અખબાર અફલાતૂન **અબલક** **અરજી** **અશરફી** **આબકારી** **આબરૂ** **આસમાન** **ઇસ્લકાબ** **કસરત** **કારકુન** **કુદરત** **ખુશબો** **ખિદમત** **ગિરદી** **ચકમક** **ચરબી** **જાનવર** **તકરાર** **તદબીર** **તરકીબ** **તસવીર** **દરજી** **દરદી** **દિલગીર** **પરહેજ** **ફારસી** **બાદશાહ** **બિલકુલ** **દૂરબીન** **વર્ડ્ઝવર્થ** **શેકસપીયર** (જેવા અંગ્રેજી સમાસાંત શબ્દોમાંનો પૂર્વશબ્દ વ્યંજનાંત હોય છે ત્યાં) —આ શબ્દોમાં કાળા છાપેલા વર્ણ મૂળે અકાર વિનાના છે તેમાં 'અ' ઉમેરી જોડણી કરવી પડે છે. અહીં સર્વત્ર અંત્ય વ્યંજનમાંનો અ ઉમેરી લેવામાં આવ્યો જ છે, જે વિશે ઉપર સૂચન આવી જાય છે; ઉપરાંત વધુ કાળા છાપેલા વ્યંજનોમાં પણ 'અ' ઉમેરી જોડણી કરી લેવામાં આવી છે.

અંગ્રેજી શબ્દોમાં જો અંત્ય 'ઇ' કે 'ઉ' હોય છે તો એ ગુજરાતીમાં દીર્ઘ જ લખાય છે: યુનિવર્સિટી સોસાયટી ફિલૉસૉફી વગેરે. અંગ્રેજી ચોક્કસ ઉચ્ચારણોને કારણે શબ્દ વચ્ચેના 'ઇ–ઉ' માં સંયુક્ત વ્યંજનો પૂર્વે 'ઇ–ઉ' હ્રસ્વ હોય છે. આ વસ્તુ ખ્યાલમાં રાખી 'ing—ઇંગ' અંતે હોય છે તે શબ્દોમાં 'ઇ' હ્રસ્વ છે. 'વિઝિટ મિનિટ' તેમજ વિજ્ઞાનના સંખ્યાબંધ શબ્દ વ્યંજનાંત છે તેની પૂર્વેનો આ 'ઇ' અસ્વરિત હોય તો હ્રસ્વ જ સ્વાભાવિક છે. અહીં 'કેરોસિન મેડિસિન વિટામિન' વગેરે સંખ્યાબંધ શબ્દો લક્ષ્ય કરવા; જ્યારે સ્વરિત 'ઈ' વાળા 'ક્વિનીન, બોબીન ક્વૉરેન્ટીન' વગેરે જાણવા.

---

'રામ્,' પણ 'રામ જ.' આ સ્વરભાર એટલો પ્રબળ છે કે પૂર્વના હ્રસ્વ ઇ–ઉ પણ દીર્ઘ ઉચ્ચારાય છે. ભાષાશાસ્ત્રની દૃષ્ટિએ એ હ્રસ્વ રખાય છે એમાં સરલતા એ જ પ્રધાન કારણ છે. સરલતા ખાતર કેટલોક ભોગ ઉચ્ચારણોનો આપવો પડે છે. બેશક, ભાષાશાસ્ત્રની ચર્ચામાં એ સ્વાભાવિક ઉચ્ચારણો નોંધવાં અનિવાર્ય જ બને છે.

[તત્સમ શબ્દોમાં અનુસ્વારનું ઉચ્ચારણ]

૭. અનુસ્વારના ભિન્ન ભિન્ન ઉચ્ચારો દર્શાવવા ચિહ્નો વાપરવાં નહિ.

નોંધ — શક્ય હોય ત્યાં અનુસ્વારના વિકલ્પમાં અનુનાસિકો વાપરી શકાય. ઉદા૦ અંત, અન્ત; દંડ, દણ્ડ; સાંત, સાન્ત; બેંક, બૅન્ક.

આ નિયમથી તદ્ભવ શબ્દોના વિષયમાં તો ચોખવટ આપમેળે જ થઈ જાય છે કે માત્ર બિંદુથી જ આ ઉચ્ચારણો બતાવવાં. 'અનુસ્વારના ભિન્ન ભિન્ન ઉચ્ચારો' એ પારિભાષિક દૃષ્ટિએ કેવળ ભ્રામક છે, એ વિશે વિચાર નીચે ૧૮–૧૯મા નિયમોના વિવરણ વખતે થશે, અહીં તો માત્ર **અનુસ્વાર**નો જ પ્રશ્ન સ્પષ્ટ હોઈ એ વિશે જ ખુલાસો આવશ્યક બને છે.

સંસ્કૃત તત્સમ શબ્દોમાં તો સંસ્કૃતના નિયમ પ્રમાણે એક જ શબ્દમાં પરસવર્ણ અનુનાસિક વ્યંજન નિત્ય થાય છે, માત્ર બે જુદા શબ્દ જોડાતાં એવા પ્રસંગમાં જ એ વૈકલ્પિક છે. એ રીતે 'અન્ત' 'દણ્ડ' 'સાન્ત' એ જ સાચી જોડણી તત્સમ લેખે છે, પણ સૈકાઓ થયાં આમાં સં. વ્યાકરણશાસ્ત્રથી વિરુદ્ધ જઈને પણ સરલતા ખાતર અનુસ્વારનો ઉપયોગ થતો આવ્યો છે. પ્રાકૃત ભાષાઓમાં તો તેથી જ વિકલ્પ સ્વીકારાયો છે. આપણે પણ એ જ વાત ખ્યાલમાં રાખી વિકલ્પ સ્વીકારવા તૈયાર છિયે. આમાં સરળ માર્ગ આવા બધા જ સંયોગોમાં અનુસ્વાર લખવો એ છે. આજે મોટે ભાગે એ જ રીત પ્રચારમાં છે. પ્રશ્ન ઊભો થાય છે તે સંસ્કૃત સિવાયની ભાષાઓના એવા ઉચ્ચારણવાળા શબ્દોને વિશે.

મૂર્ધન્ય વર્ણ પૂર્વે સંસ્કૃતના નિયમ પ્રમાણે અનુસ્વારને સ્થાને ણ્ થાય, નહિ કે ન્; કંઠ્ય પૂર્વે ઙ્ થાય, નહિ કે ન્. આવી સ્થિતિમાં 'બૅન્ક સુપરિન્ટેન્ડન્ટ હોલૅન્ડ' વગેરેમાં નિયમની મુશ્કેલી ઊભી થાય છે. આ માટે સરળ માર્ગ તો એ છે કે અનુસ્વાર કરવો, તેથી 'જંગ તુંદ, તંદુરસ્તી, તંબુ, બાંબુ' જેવા શબ્દ પણ અનુસ્વારથી લખાશે. અંગ્રેજી શબ્દોમાં નકાર અને મકાર સ્પષ્ટ સમઝાતા હોય ત્યાં એ લખવામાં કોઈ બાધ નથી.

## ૨. હશ્રુતિ તથા યશ્રુતિ

[હશ્રુતિ]

૮. બહેન, વહાણું, વહાલું, પહોળું, મહાવત, શહેર, મહેરબાન, મહાવરો, મહોર જેવા શબ્દોમાં તથા કહે, રહે, પહેર, પહોંચ જેવા ધાતુઓમાં હ જુદો પાડીને લખવો.

૯. નાનું, મોટું, બીક, સારું, ઊનું, મોર (આંબાનો), મોં, મોવું (લોટને), જ્યાં, ત્યાં, ક્યારે, જ્યારે, મારું, તમારું, તારું, તેનું, અમારું, આવું, વગેરેમાં હકાર ન દર્શાવવો.

એટલે કે, હ જ્યાં દર્શાવવો ત્યાં જુદો પાડીને દર્શાવવો અને ન દર્શાવવો ત્યાં મુદ્દલ ન દર્શાવવો. હ ને આગલા અક્ષર સાથે જોડવો નહિ.

આ બેઉ નિયમ બે વિભાગ પાડી આપે છે. એનું વિવરણ એ ૯ મા નિયમ નીચેની નોંધ છે. એનો આશય સ્પષ્ટ છે કે ૮ મા નિયમમાં બતાવેલા શબ્દોમાં 'હશ્રુતિ' બતાવવી અને એ એવી રીતે કે જે વ્યંજનમાં એ હોય તે વ્યંજનમાં 'અ' ઉમેરી લખવો અને હકાર મૂળ સ્વર સહિત લખવો. ૯ મા નિયમમાં ક્યાં ન લખવો એ બતાવવામાં આવ્યું છે, એટલે કે 'નહાનું મહોટું મહોર મહોં જ્યહાં ત્યહાં ક્યહારે જ્યહારે મહારું તમહારું તહારું તહેનું અમહારું અહાવું' એમ જોડણી કરવાની સ્પષ્ટ મનાઈ કરવામાં આવી છે. [તેથી જ જોડણીની દૃષ્ટિએ બધા જ સંયોગોમાં શંકા થતાં જ "કોશ" જોઈ લેવો જરૂરી બની રહે.]

આ પ્રશ્ન ઉચ્ચારણની દૃષ્ટિએ બાકુ જટિલ છે. જ્યાં એનું ઉચ્ચારણ થાય છે ત્યાં પણ એ સ્વરમાં જ અંતર્ગત છે, એટલે 'વહાલું' લખવા છતાં ઉચ્ચારણમાં માત્રા ચાર નહિ, પણ ત્રણ છે. આમાં ૮ મો નિયમ જેમ તળ-ગુજરાતનું તત્ત્વ બતાવે છે તેમ ૯ મો નિયમ તળ-સૌરાષ્ટ્રનું તત્ત્વ બતાવે છે. ગુજરાતમાં ૮ મા–૯ મા બંને નિયમોમાં આવતા શબ્દોમાં હકારનું મહાપ્રાણિત સ્વરોચ્ચારણ છે, તો સૌરાષ્ટ્રમાં એ બેઉ નિયમોમાંના શબ્દોમાં એવું લેશ પણ ઉચ્ચારણ નથી. શિષ્ટ ભાષામાં લેખનમાં

હકાર સ્વીકારાયો તો છે જ. એમાં જ્યાં છેલ્લાં ૮૦ વર્ષોમાં રૂઢ થઈ ગયો છે ત્યાં ૮ મા નિયમમાં હકાર સ્વીકારાયો છે, રૂઢ નથી થયો ત્યાં ૯ મા નિયમમાં નથી સ્વીકારાયો. જોડણીની એકવાક્યતા કરવા આ પ્રકારની બાંધછોડ કરવામાં આવી છે, ૯ મા નિયમમાં જે અપવાદ આપવામાં આવ્યો છે તેવા શબ્દ ભાષામાં જૂજ છે એટલે યાદ રાખવા મુશ્કેલ નથી.[1] [શંકામાં "કોશ" જોઈ લેવો જરૂરી બને.]

[ હકારવાળાં ક્રિયાપદ ]

૧૦ નાહ, ચાહ, સાહ, મોહ, લોહ, દોહ, કોહ, સોહ એ ધાતુઓને અનિયમિત ગણી તેમનાં નીચે દર્શાવ્યા પ્રમાણે રૂપો સાધિત કરવાં:--

નાહ:--નાહું છું; નાહીએ છીએ; નહાય છે; નાહો છો; નાહ્યો,-હ્યા,-હી,-હ્યું,-હ્યાં; નાહીશ; નાહીશું; નહાશો; નહાશે; નહાત; નહાતો,-તી,-તું; નાહનાર, નાહવાનો; અથવા નાવાનો; નાહેલો,-લી,-લું; નહા; નહાજે; નાહવું.

નવડા(-રા)વવું; નવાવું; નવાય; નાવણ; નાવણિયો; નવેણ; નવાણ.

ચાહ:—ચાહું છું; ચાહીએ છીએ; ચાહે છે; ચાહો છો; ચાહ્યો,-હ્યા,-હી,-હ્યું,-હ્યાં; ચાહીશ; ચાહીશું; ચાહશે; ચાહશો; ચહાત; ચહાતો,-તી,-તું; ચાહનાર; ચાહવાનો; ચાહેલો,-લી,-લું; ચાહ; ચાહજે; ચાહવું.

ચહવડા(-રા)વવું; ચહવાવું; ચહવાય એ રૂપો શક્ય અને વ્યાકરણદૃષ્ટિએ પ્રામાણિક લાગે છે, પણ આવા પ્રયોગો પ્રચલિત નથી.

સાહ:—ચાહ પ્રમાણે.

સવડા(-રા)વવું; સવાવું; સવાય.

મોહ:--મોહું છું; મોહીએ છીએ; મોહે છે; મોહો છો; મોહ્યો,-હ્યાં,-હી,-હ્યું,-હ્યાં; મોહીશ; મોહીશું; મોહશે; મોહશો; મોહત; મોહતો,-તી,-તું; મોહનાર; મોહવાનો; મોહેલો,-લી,-લું; મોહ; મોહજે; મોહવું.

મોહડા(-રા)વવું; મોહાવું; મોહાય.

લોહ:—લોહું છું; લોહીએ છીએ; લુહે છે; લુહો છો; લોહ્યો,-હ્યા,-હી,-હ્યું,-હ્યાં; લોહીશ; લોહીશું; લોહશે; લોહશો; લોહત; લોહતો,-તી,-તું; લોહનાર; લોહવાનો અથવા લોવાનો; લોહેલો,-લી,-લું; લોહ, લોહજે; લોહવું.

લોવડા(-રા)વવું; લોવાય; લોવણિયું.

દોહ:—દોહું છું; દોહીએ છીએ; દુહે છે; દુહો છો; દોહ્યો,-હ્યા,-હી,-હ્યું,-હ્યાં; દોહીશ; દોહીશું; દોહશે; દોહશો;

૧. જોડણીના આરંભથી માંડી અત્યાર સુધીમાં હશ્રુતિ જોડણીમાં વ્યક્ત કરવાની અનેક રીત બતાવાઈ છે. સ્વ. કવિ નર્મદાશંકરે પ્રથમ અર્ધો વ્યંજન કે સ્વર જ માત્ર હોય તો 'અ' અર્ધો લખી સ્વર સાથે 'હ' લખવાનો ઉપાય બતાવી, પછીથી 'હ'ને સ્થાને તે તે વ્યંજન કે સ્વર નીચે નુક્તો કરવા સૂચવેલું. સ્વ. નવલરામ પંડ્યાએ સ્વર પછી વર્ણલોપદર્શક ચિહ્ન (apostrophe) લખવા નિર્દેશેલું. પછી 'હ'ને રાખવા તરફ વલણ થયું. સ્વ. ગોવર્ધનરામે નર્મદાશંકરની પ્રથમની પદ્ધતિ સ્વીકારી. એ ફરી જૂનવાણી બન્યું અને સ્વ. નરસિંહરાવે પેલા અર્ધા 'અ'નો અસ્વીકાર કરી 'અહમે'ને સ્થાને 'હમે' વગેરે રીત સ્વીકારી. આ બધામાં બાંધછોડની નીતિએ છેવટ "જોડણીકોશ" આવ્યો અને ૮ મા—૯ મા નિયમ પ્રમાણે અમુક શબ્દોમાં 'હ' લખવો અને એ ૮ મા નિયમમાં બતાવ્યા પ્રમાણે, અને અમુક શબ્દોમાં ન જ લખવો, ૯ મા નિયમમાં બતાવ્યા પ્રમાણે. આમાં લિપિની મુશ્કેલીનો પ્રશ્ન પણ મૂંઝવતો બતાવાયો છે. એ વિશે શ્રી. કાકાસાહેબે "જોડણી કોશ"ની પ્રસ્તાવનામાં નિર્દેશ કર્યો પણ છે. હકાર સ્પષ્ટ બતાવવા પૂર્વના વ્યંજન અર્ધા જ આપવા પડે. હવે જેમાં કાનો છે તેવા વ્યંજન તો અર્ધા જ છે, પણ 'જ' સિવાયના કાના વિનાના 'ક ટ ડ દ ર' એ વ્યંજન ખોડા મૂકવા જોઇયે; તો જ સાચી રીતે એ યોજાય અને એમ છતાં આ બધાં સ્થાનોમાં એ મહાપ્રાણિત (aspirated) સ્વરોચ્ચારણ છે એ તો સમઝાય જ નહિ. આનો સરળ ઉપાય એક જ છે: હકારનું એ મહાપ્રાણિત સ્વરોચ્ચારણ બતાવવા સંસ્કૃત ભાષામાં વિસર્ગ બતાવવાને વપરાતું [ : ] ઉપર નીચે બિંદુવાળું ચિહ્ન સ્વીકારી લેવામાં આવે તો આ આખો પ્રશ્ન સરળ થઈ પડશે. માત્ર આપણે ત્યાં મહાવિરામ (કોલન)નું ચિહ્ન [:] એવું છે તે લેખનમાં અલગ રહેતું હોવાથી અહીં ભેદ રહેશે જ. સ્વ. નવલરામવાળું વર્ણલોપ-ચિહ્ન વર્ણનો લોપ બતાવે છે, જ્યારે આ વિસર્ગચિહ્ન તો વર્ણનું અસ્તિત્વ બતાવશે. ઉચ્ચારણ તો જાણીતું જ છે. છાપખાનાંની મુશ્કેલી પણ કાયમને માટે ટળી જશે; જેમકે 'બેઃન વાઃણું વાઃલું પોઃણું માઃવત શેઃર મેઃરબાન માઃવરો મોઃર કેઃ રેઃ પેઃર પોંઃચ.' પદ્યબંધની દૃષ્ટિએ આની સંગતિ પણ સ્પષ્ટ છે. બાકી આવા શબ્દોમાં મહાપ્રાણિત સ્વરોચ્ચારણ રૂપ 'હ' ક્યાં ખરેખર છે એ કહેવું કાંઈક મુશ્કેલ છે, છતાં પ્રથમ શ્રુતિમાં કે પછી એ સ્પષ્ટ છે. 'કાઢવું' 'લોઢી' વગેરે જોવાથી બંને સ્થિતિ સ્પષ્ટ થઈ જશે.

દુહત અથવા દોહત; દોહતો,–તી,–તું; દોહનાર; દોહવાનો અથવા દોવાનો; દોહેલો,–લી,–લું; દોહ; દોહજે.

દોવડા(–રા)વવું; દોવાવું; દોવણ; દોણી.

કોહ:—મોહ પ્રમાણે.

કોવડા(–રા)વવું; કોવાવું; કોવાય; કોહપણ; કોહવાણ; કોહવાટ.

સોહ:—મોહ પ્રમાણે.

આ ૧૦ મો નિયમ 'નાહ' 'ચાહ' 'સાહ' 'મોહ' 'લોહ' 'દોહ' 'કોહ' અને 'સોહ' એ આઠ ક્રિયાપદોનાં રૂપો પૂરતો છે, બધાં જ રૂપ કેવી રીતે લખવાં એ આપી દીધું હોવાથી એમાં વિશેષ સૂચન અપેક્ષિત નથી રહેતું. એક વસ્તુ આ બધાં રૂપોમાં ધ્યાનમાં રાખવી જ જોઇયે કે સર્વત્ર હકાર મહાપ્રાણિત સ્વરોચ્ચારણથી એટલે કે સ્વરમાં અંતર્હિત રીતે જ ઉચ્ચરિત છે; બલ્કે એમ કહિયે તો ખોટું નથી કે તે તે સ્વર જ મહાપ્રાણિત ઉચ્ચારવામાં આવે છે. અને તેથી જ અગાઉ બતાવ્યું તે પ્રમાણે લેખનમાં ક્વચિત્ જુદો બતાવાય છતાં માત્રાની દૃષ્ટિએ હકારનું કાંઈ જુદું સ્થાન નથી.[1]

[ મૂર્ધન્યતર ઢ ]

૧૧. કેટલાક ઢ ને બદલે હ અને ડ છૂટા પાડીને લખે છે. જેમકે, કહાડવું, વહાડવું. તેમ ન લખતાં કાઢ, વાઢ, કઢી, ટાઢ, અઢાર, કઢવું એમ લખવું. પરંતુ લઢવું, દાઢમ ન લખતાં લડવું, દાડમ એમ લખવું. ચડવું, ચઢવું બંને માન્ય ગણવાં.

આ નિયમ બીજી રીતે ખૂબ સરળ છે. સૌરાષ્ટ્રનાં ઉચ્ચારણોમાં આ મૂર્ધન્યતર 'ઢ'ને સ્થાને શુદ્ધ મૂર્ધન્ય 'ઢ' જ ઉચ્ચારાય છે. જ્યાં જ્યાં સૌરાષ્ટ્રમાં શુદ્ધ મૂર્ધન્ય 'ઢ' છે ત્યાં જોડણીમાં પણ ઢ'' જ બતાવવો. 'કાઢ વાઢ કઢી ટાઢ અઢાર કઢવું લો' મોઢું લઢણ(લઢવું ક્રિયાપદ=ટેવ પડવી) ઢેઢ દોઢ અઢી રઢ દાઢ' વગેરેમાં 'ઢ' જ લખવો. જ્યાં નથી એટલે કે મૂર્ધન્યતર 'ડ' જ ઉચ્ચરિત થાય છે સૌરાષ્ટ્રમાં, ત્યાં સર્વત્ર 'ડ' જ લખવો. એને લીધે આપોઆપ 'ચઢવું' 'લઢાઈ' જોડણી જરૂરી નહિ રહે. એ રીતે 'રાઢ' નહિ, પણ 'રાડ', શેરડીનો 'વાઢ' નહિ, પણ 'વાડ' વગેરે; છતાં વિકલ્પ પ્રાંતભેદે રહે પણ.

[ યશ્રુતિ ]

૧૨. કેટલાક શબ્દોના ઉચ્ચારમાં ગુજરાતના કેટલાક ભાગમાં યશ્રુતિ થાય છે. ઉદા૦ જાત્ય, આંખ્ય, લાવ્ય, લ્યો, દ્યો, ઇ૦. પણ તે લખવામાં દર્શાવવાની જરૂર નથી. જાત, આંખ, લાવ, લો, દો એમ જ લખવું.

અંતે શાંત અકારવાળા મોટા ભાગના સ્ત્રીલિંગ શબ્દોમાં અને આજ્ઞાર્થ બીજા પુરુષ એકવચનનાં રૂપોમાં મૂળમાં હ્રસ્વ ઇ સ્વર પડ્યો છે, જેની અબાધિત છાયા સમગ્ર દેશમાં પ્રાયઃ સર્વત્ર વ્યાપક છે, ગુજરાતના કેટલાક જ ભાગમાં એ યશ્રુતિ છે એ કહેવું બરોબર નથી. જેવી સ્થિતિ આ ય ની છે તેવી જ કર્મણિ ભૂતકૃદંતના યું—યો—યી પ્રત્યયની પણ છે. જ્યાં આ લઘુપ્રયત્ન યકાર કિંવા યશ્રુતિ નથી ત્યાં "ગયો"નું 'ગો' 'કર્યો'નું 'કરો' જેવાં જ ઉચ્ચારણ છે. ઉપરના અંત્ય લઘુપ્રયત્ન યકારને અને 'લ્યો—દ્યો' અને 'લ્યે' 'દ્યે' 'જગ્યા'માંના યકારને દૂર કરવામાં માત્ર લેખનસારલ્ય એ જ મુખ્ય કારણ કહેવું વાજબી છે. અને એ જ કારણે એ સ્વાભાવિક ઉચ્ચારણ જોડણીમાંથી લેખનમાં માટે લુપ્ત થયું છે.[1]

## ૩. તદ્ભવ શબ્દો

[ અલ્પપ્રાણ + મહાપ્રાણ ]

૧૩. અલ્પપ્રાણ અને મહાપ્રાણ સંયુક્ત હોય એવા તદ્ભવ શબ્દોમાં મહાપ્રાણનું દ્વિત્વ કરવું. ઉદા૦ ચોખ્ખું, ચિઠ્ઠી, પથ્થર, ઝઝ્ઝો, ઓધ્ધો, સુધ્ધાં, સઝ્ઝર. પણ ચ તથા છનો યોગ હોય તો ચ્છ લખવું, છ્છ નહિ. ઉદા૦ અચ્છેર, પચ્છમ, અચ્છું.

---

૧. એટલે જ એ લક્ષ્યમાં લેવા જેવું છે કે 'નાહું છું' કહેવાથી એનું ઉચ્ચારણ 'ના:ઉં છું' જેવું જ છે. આ ક્રિયાપદોનાં આટલાં બધાં રૂપ જુદી જુદી રીતે યાદ રાખવાં પડે એવી સ્થિતિ છે ત્યાં આ વિસર્ગ-ચિહ્નથી આખો પ્રશ્ન સરળ થઈ જાય એમ છે. એને લીધે 'હ' વિનાનાં રૂપ 'નાવાનો' 'નવડા(–રા)વું' 'નવાવું' 'નવાય' 'નાવણ' 'નાવણિયો' 'નવેણ' 'નવાણ' 'સવડા(–રા)વવું' 'સવાવું' 'સવાય' 'લોવાનો' 'લોવડા(–રા)વવું' 'લોવાય' 'લોવણિયું' 'દોવાનો' 'દોવડા(–રા)વવું' 'દોવાવું' 'દોવણ' 'દોણી' 'કોવડા(–રા)વવું' 'કોવાવું' 'કોવાય' એ વગેરેમાં અમાત્રિક વિસર્ગ આવી જતાં એવાં સંદિગ્ધ રૂપોની લેખનમાં જરૂર જ નહિ રહે.

૧. આ ઉચ્ચારણ ભાષામાં અવિચ્છિન્ન છે અને તેથી વ્યક્ત થવું જ જોઇયે. તેથી જેમ મૂર્ધન્યતર 'ડ–ઢ' નુકતાથી બતાવવા વાજબી છે, તેમ આ લઘુપ્રયત્ન યકાર પણ વ્યાપક રીતે 'ય'ના રૂપમાં નીચે નુકતા સાથે પ્રયોજાય એ ઇષ્ટ છે.

"જોડણીકોશ"માં 'જોદ્ધો–યોદ્ધો' લખાયેલ છે, તે આ રીતે 'જોધ્ધો–યોધ્ધો' લખાવાં જોઈએ.

આ નિયમ માત્ર સરળતા ખાતર જ છે. સંસ્કૃત પ્રાકૃત ભાષાઓમાં આ નિયમ વૈકલ્પિક છે. અને અલ્પપ્રાણ + મહાપ્રાણ એ રીતે જોડણી એ બેય ભાષાઓમાં વધુ સંમાનિત થયેલી છે. એવું જ ગુજરાતીમાં અનુસરણ હોવાથી નિયમના આરંભમાં "અલ્પપ્રાણ અને મહાપ્રાણ સંયુક્ત હોય એવા તદ્દ્ભવ શબ્દોમાં" એમ કહેવું જ પડયું છે. આ નિયમની ખાસ તેથી ઉપયુક્તતા નથી લાગતી.

[ યશ્રુતિની ભ્રાંતિ ]

૧૪. કેટલાક શબ્દોમાં (ઉદા૦ પારણું, બારણું, શેરડી, દોરડું, ખાંડણી, દળણું, ચાળણી, શેલડી) ર, ડ, ળ, લ ને બદલે ય ઉચ્ચાર થાય છે; ત્યાં મૂળ રૂપ જ લખવું.

આ નિયમમાં "ય ઉચ્ચાર થાય છે" એમ કહેવા કરતાં "ઝડપથી બોલાતાં, ઉચ્ચારણમાં યશ્રુતિની ભ્રાંતિ છે" એમ કહેવું વધુ યોગ્ય છે.

"જોડણીકોશ"માં ઘણા શબ્દોમાં વિકલ્પ છે; ખાસ કરીને 'ર'–વાળા શબ્દોમાં. આ બધે ઠેકાણે 'ર' રાખીને યા 'ર' ઉડાડીને જોડણી થઈ છે: ઉતરડવું—ઉત(તે)ડવું, આસરડવું—આસડવું વગેરે. આ શબ્દોમાં 'ર' સચવાઈ રહે એ વધુ વાજબી છે, છતાં વિકલ્પ રાખી શકાય.

[સ–શનું ઉચ્ચારણ]

૧૫. અનાદિ શ ના ઉચ્ચારની બાબતમાં કેટલાક શબ્દોમાં પ્રાંતિક ઉચ્ચારણ–ભેદ છે. ઉદા૦ ડોશી–ડોસી; માશી –માસી; ભેંશ–ભેંસ; છાશ–છાસ; બારશ–બારસ; એંશી–એંસી. આવા શબ્દોમાં શ અને સ નો વિકલ્પ રાખવો.

૧૬. શક, શોધ, શું માં રૂઢ શ રાખવો, પણ સાકરમાં સ લખવો.

૧૭. વિશે અને વિષે એ બંને રૂપો ચાલે.

સામાન્ય રીતે પ્રાંતીય ભેદે છતાં તાલવ્ય સ્વરના યોગમાં સકારને સ્થાને શકાર ઉચ્ચારવાનું વલણ છે. એ રીતે આ શબ્દોમાં વિકલ્પે તાલવ્ય શકાર છે. 'છાશ' 'બારશ' વગેરેમાં તાલવ્ય સ્વર દેખાતો નથી, પણ એમાં લઘુપ્રયત્ન યકાર છે જ, જે સ્ત્રીલિંગના ઈ પ્રત્યય ઉપરથી આવ્યો છે. તેથી જ ઉચ્ચારણમાં તાલવ્ય 'શ'ને સ્થાન મળે છે. આ વિકલ્પ કાંઈક સમાદરણીય બને છે. એ રીતે વીશ –સ અને વીશ–સ – અંતવાળા, પચીશ–સ, છવીશ –સ, ત્રીશ–સ અને ત્રીશ–સ– અંતવાળા ચાળીશ –સ અને ચા(–તા)ળીશ–સ અંતવાળા, ઓગણ- પચાશ–સ, પચાશ–સ વગેરે બધામાં વિકલ્પ સ્વીકાર્ય છે, પણ શકારની પ્રાંતીયતાને કારણે આ બધા શબ્દોમાં સકાર લખવો વધુ પ્રામાણિક ગણાય.

'શક' 'શોધ' તો તત્સમ સંસ્કૃત ધાતુઓ છે. બેશક, આજે એનાં સ્વાભાવિક ઉચ્ચારણ દંત્ય સકારવાળાં જ છે, પણ પણ તત્સમની શુદ્ધિ જાળવવાનો પ્રઘાત હોવાથી એ વિશે કાંઈ વિશેષ વિવેચન અપેક્ષિત નથી.

૧૭ મા નિયમમાં 'વિશે' અને 'વિષે' બંને રૂપ સ્વીકારવાનું વિધાન છે, પણ આ "વિષે" એ રૂપ ગુજરાતી ભાષામાં કદી શક્ય નથી; તેમ એ તત્સમ નથી, કેમકે તત્સમ તો 'વિષયે' છે. મધ્યકાલીન ગુજરાતીમાં 'વિખિ'– ઉચ્ચારવાળું 'વિષિ' રૂપ લખાયેલું મળવાથી અને 'વિખે' –ઉચ્ચારવાળું 'વિષે' પછી પણ પ્રયોજાયું હતું એટલે માત્ર સ્વરૂપ ઉપરથી 'વિષે' આપણે ત્યાં સ્વીકારાયેલું, પણ આજે તો કોઈ 'વિખે' ઉચ્ચાર કરતું જ નથી એટલે જૂના 'વિખે' – ઉચ્ચારવાળા 'વિષે'ની જરૂર આપોઆપ ગઈ છે. સ્વાભાવિક રૂપ 'વિસે' ઉપરાંત તાલવ્ય એકારને કારણે 'વિશે' એવું વૈકલ્પિક રૂપ છે. એટલે જો વિકલ્પ જોઇતો જ હોય તો 'વિસે' 'વિશે' એવો જોઇએ; નવીનતા ન જ જોઇતી હોય તો 'વિશે' રૂપ સંમાનિત થવા યોગ્ય છે, 'વિષે' તો નહિ જ. આ બે રૂપોમાંથી તેથી હવે 'વિશે' એ એક જ રૂપ સ્વીકારી લેવું વાજબી છે. આ જ રીતે 'દુભાષિયો' નહિ, પણ 'દુભાશિયો'–'દુભાસિયો'સ્વીકાર્ય બને.

[ અનુનાસિક અનનુનાસિક ઈ–ઉ ]

૧૮. તદ્દ્ભવ શબ્દોમાં અંત્ય ઈ તથા ઉ, સાનુસ્વાર કે નિરનુસ્વાર, એ અનુક્રમે દીર્ઘ અને હ્રસ્વ લખવાં. ઉદા૦ ઘી; છું; શું; તું; ધણી; વીંછી; અહીં; દહીં; પિયુ; લાડુ; જડું.

**નોંધ**–સામાન્ય રીતે ગુજરાતીમાં રુ અથવા રુ લખવાનો રિવાજ નથી; રૂ વિશેષ પ્રચલિત છે. પરંતુ જ્યાં નિયમ પ્રમાણે હ્રસ્વ રુ લખવાનું હોય ત્યાં રુ અથવા રુ લખવું. ઉદા૦ છોકરું–છોકરું; બૈરું–બૈરું.

અપવાદ—એકાક્ષરી શબ્દોમાં નિરનુસ્વાર ઊ દીર્ઘ લખવો. ઉદા૦ જૂ, લૂ, થૂ, ભૂ, છૂ.

૧૯. અનંત્ય ઈ તથા ઊ પર આવતા અનુસ્વારનો ઉચ્ચાર પોચો થતો હોય ત્યારે ઈ કે ઊ દીર્ઘ લખવાં. ઉદા૦ ઈંડું; હીંડાડ; ગૂંચવાવ, સીંચણિયું, સીંછું; લૂંટ; પૂંછડું; વરસૂંદ; મીંચામણું.

અપવાદ—કુંવારું, કુંભાર, કુંવર, કુંવરી, સુંવાળું.

'સાનુસ્વાર' કે 'નિરનુસ્વાર' એ સંજ્ઞાથી 'અનુનાસિક' અને 'અનનુનાસિક' 'ઇ – ઉ' જ સમઝવાના છે. સ્વ. નરસિંહરાવે પણ આ ભૂલ કર્યા પછી એમને માલૂમ પડેલું કે અનુસ્વાર અને એનો કોમળ ઉચ્ચાર એ બેઉ જુદી વસ્તુ છે. અનુસ્વારનો કહેવાતો કોમળ ઉચ્ચાર તે અનુનાસિક, કે કોઈ 'નાસિક્ય' કહે છે તે, છે. અનુસ્વાર એ સ્વર પછી વધી પડતું ઉચ્ચારણ છે, જ્યારે માત્રામાં કાંઈ પણ વૃદ્ધિ ન કરતો નાકમાંથી બોલાતો હ્રસ્વ કે દીર્ઘ સ્વર એ અનુનાસિક છે, એટલે ૧૮–૧૯ એ બેઉ નિયમોમાં 'અનુસ્વાર'થી અનુનાસિક ઉચ્ચાર જ સમઝવાનો છે અને એની જ અહીં વાત છે.[૧]

૧૮ મો નિયમ અત્યંત સ્પષ્ટ કરી આપે છે કે એકાક્ષરી કે એકથી વધુ અક્ષરોવાળા શબ્દોમાં અંત્ય 'ઈ' દીર્ઘ જ લખવો, જ્યારે એકાક્ષરી શબ્દોમાં માત્ર અનનુનાસિક 'ઉ' દીર્ઘ જ લખવો; એવો અનુનાસિક 'ઉં' હ્રસ્વ જ લખવો. એકથી વધુ અક્ષરોવાળા શબ્દોમાં અંત્ય અનુનાસિક અને અનનુનાસિક 'ઉ' હ્રસ્વ જ લખવો. માત્ર સરલતાના ઉદ્દેશ ઉપર રચાયેલા આ નિયમની શાસ્ત્રીયતા વિશે શંકા કરવાની નથી. જોડણીના નિયમોમાં આ 'ઇ—ઉ' વિશેના નિયમ એ માત્ર **કામચલાઉ** છે એ વાત કોઈ પણ સમઝુ વિદ્વાન ભૂલી નહિ શકે, કેમકે એમાં ઉચ્ચારણનો વિષય ઉપેક્ષિત થયો છે.

નિયમ તરીકે આ નિયમ અત્યંત સ્પષ્ટ છે, તેવો જ ૧૯ મો નિયમ પણ સ્પષ્ટ છે. ૧૮ મા નિયમમાં અંત્ય 'ઇ—ઉ' નો પ્રશ્ન પતી જાય છે ને માત્ર અનંત્યનો જ રહે છે. એવા અનંત્ય અનુનાસિક 'ઇ—ઉ' દીર્ઘ જ લખવાનું ૧૯ મો નિયમ વિધાન કરે છે, અને કોઈ પણ સંયોગોમાં એમાં ફેરફાર ન કરવાનો પણ આદેશ કરે છે. અપવાદમાં જે પાંચ શબ્દ છે તે જ યાદ રાખવાથી લેખનમાં આવા અનંત્ય અનુનાસિક 'ઇ—ઉ' નો પ્રશ્ન નિરાકૃત થઈ જાય છે, પણ એટલાથી પૂરતું નથી. "જોડણીકોશે" દીર્ઘ અને હ્રસ્વ 'ઇ—ઉ' હોય તેવા સંખ્યાબંધ વિકલ્પ આપ્યા છે. એવા શબ્દોમાં ભાર (stress)

---

૧. ગુજરાતી શબ્દોના ઉચ્ચારણમાં વધુમાં વધુ મૂંઝવનારો પ્રશ્ન હ્રસ્વ કે દીર્ઘ 'ઇ–ઉ'નો છે. ક્યાં એ હ્રસ્વ ઉચ્ચારાય છે અને ક્યાં એ દીર્ઘ ઉચ્ચારાય છે એ પ્રચલિત ઉચ્ચારણો ઉપરથી સામાન્ય રીતે નક્કી કરવું વિકટ છે. ખાસ કરીને દીર્ઘ ક્યાં એ નક્કી કરવું તો ખૂબ જ મુશ્કેલ છે. અહીં ૧૮ મા નિયમમાં અંત્ય અનુનાસિક 'ઇ–ઉ' માં ઉચ્ચારણની દૃષ્ટિએ લેશ પણ ભેદ નથી, એટલું જ નહિ, 'ઇ' કે 'ઉ' પોતે અનુનાસિક હોય કે અનનુનાસિક હોય, એઓના ઉચ્ચારણમાં ભાષાશાસ્ત્રની દૃષ્ટિએ કાંઈ પણ ફેર પડતો નથી. નિયમો કરવામાં આવ્યા છે તે માત્ર લેખનમાં સરલતા લાવવા માટે વ્યવહાર પૂરતા છે; અને તેથી જ આપણી સામે એ વ્યવહારુ નિયમો પ્રમાણે અંત્ય અનુનાસિક અનનુનાસિક 'ઇ' દીર્ઘ અને એવો 'ઉ' હ્રસ્વ આવે છે; એ જ 'ઉ' જો અનનુનાસિક હોય અને એ એકાક્ષરી શબ્દમાં હોય તો "અપવાદ"માં બતાવ્યા પ્રમાણે દીર્ઘ જ લખવાનું પ્રાપ્ત થાય છે. અનંત્ય દશામાં અનુનાસિક 'ઇ–ઉ'નું સરખાપણું તેમ એનાથી સ્વતંત્ર રીતે અનનુનાસિક 'ઇ–ઉ'નું સરખાપણું લેખનમાં વ્યક્ત કરવાનું નીચે ૧૯ થી ૨૪ સુધીના નિયમોમાં વિધાન છે.

**સિદ્ધાંત તરીકે એક વસ્તુ અત્યંત સ્પષ્ટ છે કે ગુજરાતી ભાષાનાં ઉચ્ચારણોમાં અંત્ય 'ઇ–ઉ'નાં ઉચ્ચારણ હ્રસ્વ તરફ વધુ અને વધુ ઢળી ગયાં છે;** માત્ર 'જ' અને 'ય' એ બે અવ્યય જ એવાં છે કે કોઈ પણ હ્રસ્વ 'ઇ–ઉ' પછી આવતાં એ 'ઇ–ઉ' દીર્ઘ ઉચ્ચરિત થાય છે. શાંત અંત્ય અકાર પણ આ બે અવ્યયો પહેલાં પૂર્ણપ્રયત્ન સ્વરિત બની જાય છે, એ પૂર્વે સૂચવાયું છે જ.

અંત્ય 'ઇ–ઉ' જેમ હાલ સામાન્ય રીતે હ્રસ્વ ઉચ્ચરિત થાય છે, પછી ભલે વ્યુત્પત્તિથીએ દીર્ઘ આવતા હોય, તે રીતે અનંત્ય 'ઇ–ઉ' અસ્વરિત દશામાં હ્રસ્વ ઉચ્ચરિત થાય છે. આને જ કારણે ૧૯ મા નિયમમાં અનંત્ય 'ઇ–ઉ' અનુનાસિક હોય ત્યારે દીર્ઘ કહ્યા છે તે અસ્વરિત દશામાં હ્રસ્વ છે કે જેવા અનનુનાસિક એ 'ઇ–ઉ' હ્રસ્વ છે. 'અપવાદ'માં 'કુંવારું' 'કુંભાર' 'કુંવર' 'કુંવરી' 'સુંવાળું 'આપવામાં આવ્યા છે એ સાચી પરિસ્થિતિનો ખ્યાલ આપે છે. એ રીતે જોતાં "હીંડાડ "માં 'હીં' દીર્ઘ નહિ, પણ હ્રસ્વ જ છે. 'રિસામણું' અને 'સીંચણિયું' કે 'મીંચામણું'માંના આદિશ્રુતિમાંના અનનુનાસિક 'ઇ' કે અનુનાસિક 'ઈ'માં કાંઈ પણ તફાવત નથી; એ જ રીતે 'ઉતરડ' અને 'મૂંઝવણ'માંના અનનુનાસિક 'ઉ' કે અનુનાસિક 'ઊં'માં પણ અને કહેલા ત્રિશ્રુતિ શબ્દોમાં 'ચિતાર' 'મીઠાઈ' 'મૂકેલું' 'ઉતાર' અને 'જડાણું'માં આદિ શ્રુતિના ઉચ્ચારણમાં ફેર છે એવું કોણ કહી શકે એમ છે ?

'ઇ—ઉ' ઉપર ન હોય અને પછીની શ્રુતિ (syllable) ઉપર હોય છે તેવા એ બધા જ શબ્દ હ્રસ્વ અનુનાસિક 'ઇ—ઉ'થી લખાય એ વાજબી છે, 'ઉંદર ઉંબર જિંગોડી શિંગાળી' વગેરે. અહીં અનુસ્વાર છે એમ બચાવ કરવો નિરર્થક છે. અહીં અનુસ્વાર નથી, એ અનુનાસિક સ્વર માત્ર છે.

[ થડકાતો ઇ–ઉ ]

૨૦. શબ્દમાં આવતા યુક્તાક્ષરથી જ્યાં આગલા સ્વરને થડકો લાગતો હોય ત્યાં ઈ કે ઊ જે હોય તે હ્રસ્વ લખવો. અનુસ્વારનો ઉચ્ચાર અનુનાસિક જેવો થતો હોય ત્યાં યુક્તાક્ષર ગણવો. ઉદા૦ ક્રિસ્તી, શિસ્ત કુક્કર, ગુસ્સો, ચુસ્ત, છેતરપિંડી, જિંદગી, જિંગોડી, લુંગી, દુંદ, તુંડાઈ.

**નોંધ**—સામાન્ય રીતે ગુજરાતીમાં જિ લખવાનો રિવાજ નથી; જી જ વિશેષ પ્રચલિત છે. પરંતુ જ્યાં નિયમ પ્રમાણે હ્રસ્વ જિ લખવાનું હોય ત્યાં જિ લખવું. ઉદા૦ જિંદગી; જિતાડવું; જિવાડવું.

સંયુક્ત વ્યંજનની પૂર્વનો થડકાતો સ્વર હ્રસ્વ લખવો. થડકાતો સ્વર ન હોય તો એ અસલ જે સ્વરૂપમાં હોય તેમ લખવો. 'કર્યો પૂર્યું' આ શબ્દોમાં ભૂતકાળનો 'ય' લાગે છે, સંયુક્ત વ્યંજન પણ બને છે, પણ પૂર્વના સ્વરમાં કાંઈ પણ થડકારો નથી, તેથી 'કર' ને 'યો' લાગતાં છતાં 'ક'માં અકાર લઘુ જ છે. એ જ રીતે 'પૂર'માં ઊકાર દીર્ઘ રાખ્યો છે.

આ નિયમ અત્યંત સ્પષ્ટ છે, પણ એ તદ્ભવ પૂરતો જ છે, એ ન ભુલાવું જોઇયે. સંસ્કૃત તત્સમ શબ્દોમાં સંયુક્ત વ્યંજનોમાંના પૂર્વનો ઇર્—ઉર્ દીર્ઘ જ સામાન્ય રીતે હોય છે: કીર્તિ પૂર્ણ ચૂર્ણ વીર્ય વગેરે. સંસ્કૃત સિવાયની ભાષાઓમાંથી આવેલા શબ્દોમાં હ્રસ્વ લખવાનું જ વલણ છે; જેમકે ડિગ્રી ઉર્દૂ વગેરે.

[દ્વિશ્રુતિ શબ્દોમાં અનંત્ય ઇ–ઉ]

૨૧. જ્યાં વ્યુત્પત્તિને આધારે જુદી જોડણી ન થતી હોય (જેમ કે, ઉદવું, ડિલ, જુદું) તેવા બે અક્ષરના શબ્દોમાં ઉપાંત્ય ઈ તથા ઊ દીર્ઘ લખવાં. ઉદા૦ ચૂક, થૂઈ, તૂત, ઝૂલો, ઝીણું, જૂનો.

અપવાદ—સુધી, દુખ, જુઓ.

**નોંધ**—મુકાવું, ભુલાવું, મિચાવું, એવાં કર્મણિ રૂપોમાં હ્રસ્વ થાય છે. જુઓ નિયમ ૨૪ મો.

વ્યુત્પત્તિને આધારે ઉપાંત્ય 'ઇ–ઉ'માં હ્રસ્વતા જ મળતી હોય તે સિવાયનાં સ્થાનોમાં પ્રાયઃ વ્યુત્પત્તિથી આ 'ઇ—ઉ' દીર્ઘ મળે છે, એટલે આ નિયમ માત્ર વ્યુત્પત્તિને જ વશવર્તી રખાયો છે; તેથી માત્ર વ્યવહારદશાનો છે.[1] આપણને સ્વરિત કે અસ્વરિત અનંત્ય 'ઇ–ઉ' ઉચ્ચારણની રીતે પ્રાયઃ હ્રસ્વ મળે છે, એ અનુભવનો જ માત્ર વિષય છે.

[ શબ્દોમાં ઇ–ઉ ]

૨૨. જ્યાં વ્યુત્પત્તિને આધારે જુદી જોડણી ન થતી હોય (જેમ કે, ઉપર, સુગલ, કુરતું, મુગટ, અંગુર) તેવા બેથી વધારે અક્ષરના શબ્દોમાં ઈ કે ઉ પછી લઘુ અક્ષર આવે તો તે દીર્ઘ લખવાં, અને ગુરુ અક્ષર આવે તો તે હ્રસ્વ લખવાં. ઉદા૦ ખુશાલ, નીકળ, મૂલવ, વિમાસ, મજૂર, ખેડૂત, દુકાળ, સુતાર, તડૂક, કિનારો, ભુલાવ, મિચાવ, તડુકાવ.

અપવાદ ૧—વિશેષણ પરથી થતાં નામો તેમ જ નામ પરથી બનતાં ભાવવાચક નામોમાં મૂળ શબ્દની જોડણી કાયમ રાખવી. ઉદા૦ ગરીબ—ગરીબાઈ; વકીલ—વકીલાત; ચીકણું—ચીકણાઈ, ચીકાશ; મીઠું—મીઠાશ, મીઠાણ; જૂઠું—જૂઠાણું; પીળું—પીળાશ; ઝીણું—ઝીણવટ.

**નોંધ**—વેધી–વેધિત્વ, અભિમાની–અભિમાનિત્વ, એવા શબ્દો તત્સમ સંસ્કૃત હોઈ ફેરફાર કરવામાં આવે છે.

અપવાદ ૨—કેટલાક શબ્દો બોલતાં ઉપાંત્ય અક્ષર ઉપર ભાર આવે છે ત્યાં ઇ કે ઉ જે હોય તે દીર્ઘ કરવાં. ઉદા૦ ગોટીલો, દાગીનો, અરડૂસો, દંતૂડી વગેરે.

**નોંધ**—જેમાં આ જાતનો ભાર નથી આવતો એવા શબ્દો : ટહુકો, ફુઉડી, મહુડું.

નિયમમાં બેથી વધારે અક્ષરોથી ત્રણ અક્ષર (શ્રુતિઓ–syllable) સમઝવાના છે, કેમકે ચાર અક્ષરોવાળી માટે ૨૩ મો છે જ. અહીં ઉદાહરણમાં

---

૧. એકસરખું માપ ધરાવનારા શબ્દોમાં ઉચ્ચારણની દૃષ્ટિએ ભેદ મળી શકે નહિ. દા. ત. 'સુધી' 'ઝૂલો' 'ઝીણું'-માં 'ઇ' કે 'ઉ'માં ઉચ્ચારણની દૃષ્ટિએ કાંઈ પણ ભેદ નથી. આ આખો પ્રશ્ન ભારના તત્ત્વને આભારી છે. ગુજરાતી ભાષામાં ભાર જો અંત્ય સ્વર ઉપર જતો હોય તો અસ્વરિત સ્વરો દીર્ઘ રહેવાની સ્થિતિમાં નથી હોતા. ઉપરના ત્રણે શબ્દોમાં ભાર અત્યંત સ્પષ્ટ છે કે અંત્ય સ્વર ઉપર જ પડે છે, એટલે ઉચ્ચારણની દૃષ્ટિએ ઉપાંત્ય સ્વર હ્રસ્વ જ આવી રહે છે.

આ પછીના નિયમોમાં એ તત્ત્વ ઓછેવત્તે અંશે સ્વીકારવામાં આવ્યું જ છે. 'મુકા–વું' 'ભુલા–વું' 'મિચા–વું' એ શબ્દોમાં એ જ તત્ત્વને લીધે આદિ શ્રુતિ હ્રસ્વ સ્વાભાવિક છે.

'તડુકાવ' ચાર અક્ષરોનો અપાયો છે, એ નિયમમાં રહેલા વ્યાપક તત્ત્વને આભારી છે. આ નિયમથી જે કાંઈ સમઝાય છે તે એ જ છે કે બે દીર્ઘ સ્વર લાગલગાટ શ્રુતમાં આવી શકતા નથી. એ જ પ્રમાણે ઉદાહરણો બરોબર અપાયાં છે.

'કબૂલવું' પરથી 'કબુલાવું' 'કબુલાવવું' અને 'ખરીદવું' પરથી 'ખરીદાવું' 'ખરીદાવવું' જેવો કોશનો વિસંવાદ જુઓ.

આ નિયમમાં ભાર( stress )નું તત્ત્વ એકંદરે નિયામક છે. જે શબ્દોને છેડે શાંત અકાર છે તે શબ્દોમાં અમુક રીતે ઉપાંત્ય શ્રુતિ ( syllable ) ઉપર ભાર પડે છે. 'ખુશાલ' 'વિમાસ' 'દુકાળ' 'સુતાર' 'કિનારો' 'ભુલાવ' 'મિચાવ' એ એનાં આબાદ ઉદાહરણ છે. ત્યારે 'નીકળ' 'મૂલવ'માં ભાર ક્યાં છે? ઉચ્ચારણ જોતાં ઉપાંત્ય અકાર ઉપર છે અને તેથી કરી આદિ શ્રુતિ(syllable)ના ઇ—ઉ અ-સ્વરિત બનતાં દીર્ઘ ટકી શકતા નથી. અને તેથી જ 'નિકળ' 'મુલવ' 'ઉતર' 'નિપજ' 'ઉપજ' જેવાં ક્રિયાપદોમાં જોડણીમાં પૂર્વે હ્રસ્વ સ્વર સ્વીકારાયેલો. આજે તો બે દીર્ઘ શ્રુતિ( syllable ) સાથે ન આવે, તેમ બે હ્રસ્વ પણ, એવી માન્યતાથી આ શબ્દોમાં આદિ શ્રુતિમાં ઈ—ઊ દીર્ઘ માત્ર વ્યવહાર પૂરતા જ સ્વીકારાયા છે. એ જ રીતે **અપવાદ ૧** માં સાધિત નામ અને વિશેષણોમાં જોડણી ન ફેરવવાનું વિધાન કરવામાં આવ્યું છે.[1]

'ધુમાડો' અને 'સીમાડો' એ વચ્ચે 'જોડણી કોશ'માં ભેદ રખાયો છે. 'આમાં 'ઇ' એટલા દીર્ઘ અને 'ઉ' એટલા હ્રસ્વનું જુનવાણી ધોરણ નજર બહાર સચવાઈ ગયું છે; ઉચ્ચારણ 'સિમાડો' છે.

આપેલ અપવાદમાં આપેલાં ઉદાહરણોમાં 'ઝીણું' ઉપરથી "ઝીણવટ" આપવામાં આવ્યું છે, જ્યાં આદિ શ્રુતિનો 'ઈ' દીર્ઘ જ રાખવામાં આવ્યો છે. ઉચ્ચારણમાં શી સ્થિતિ છે એ અહીં બતાવવા પ્રયોજન નથી, કેમકે માત્ર વ્યવહાર જ અહીં લક્ષ્ય છે. અહીં તેથી જ પ્રશ્ન ઊભો થાય છે કે "જોડણીકોશ"માં "જૂનું" ઉપરથી "જુનવટ" અપાયું છે તે વાજબી કે આ? '–વટ' પ્રત્યય બેયમાં જુદો તો નથી જ. 'ઝીણું+વટ' અને 'જૂનું+વટ' એ આપણને જુદાં રૂપ આપી શકે ખરાં? એટલે મને લાગે છે કે 'અપવાદ ૧'માં મુકાયેલ આ 'ઝીણવટ' શબ્દને દૂર કરવો જોઇયે, જે જોડણીની દૃષ્ટિએ '**ઝિણવટ**' થઈ રહેશે. ૨૪મા નિયમમાં ક્રિયાપદો ઉપરથી આવેલા 'શિખામણ' 'ભુલામણી' 'ઉઠમણું' વગેરે જેવી જ આની સ્થિતિ છે.

નોંધમાં આપેલા "વૈધિત્વ—અભિમાનિત્વ" વગેરે તત્સમ જ હોઈ એના 'ઈ'નો પ્રશ્ન આવશ્યક નથી જ.

---

૧. અહીં પણ સ્વાભાવિક ઉચ્ચારણ એટલે કે સ્વર-ભારના સિદ્ધ તત્ત્વને ઉથામવામાં આવ્યું છે. આપેલાં ઉદાહરણોમાં ક્યાંય પણ 'ઈ–ઊ'માં દીર્ઘ ઉચ્ચારણ રહ્યું નથી. વસ્તુસ્થિતિએ ૧૪મા નિયમમાં આ અપવાદ ૧ નો પણ સ્વાભાવિક સમાવેશ છે, અને ભારની પૂર્વની શ્રુતિ-( syllable )માં એ 'ઈ–ઊ' આવી જતા હોવાથી સ્વાભાવિક રીતે જ હ્રસ્વ સ્વરૂપમાં જ એ ઉચ્ચરિત છે. અહીં એ પણ લક્ષ્યમાં લેવા જેવું છે કે બે શ્રુતિવાળા શબ્દોમાં, અગાઉ બતાવ્યું તેમ, ભાર છેડે હોય તો ઉપાંત્ય 'ઇ–ઉ' હ્રસ્વ ઉચ્ચરિત થાય છે, એના ઉપરથી ઘડાતાં એ હ્રસ્વ જ રહે છે. ત્રણ શ્રુતિવાળા શબ્દોમાં તો ચાર શ્રુતિવાળા શબ્દોની જેમ જ ઉપર ભાર હોય કે પ્રથમ શ્રુતિના એ 'ઈ–ઉ' ઉપર ભાર હોય, એ દીર્ઘ ઉચ્ચારી શકાતા નથી. તેથી પણ આ સાધિત સ્વરૂપમાં 'ઇ–ઉ' ની હ્રસ્વતા જ રહે છે.

ખરી રીતે ભાર (stress)ને કારણે પૂર્વનો 'ઇ–ઉ' જ માત્ર નહિ, ગમે તે સ્વર આવ્યો હોય એ હ્રસ્વ થાય છે; જેમકે 'ચારવું–ચરાવવું' 'મારવું–મરાવવું' 'પાડવું–પડાવવું' 'દેખવું–દેખાડવું' 'પેસવું–પેસાડવું' 'બેસવું–બેસાડવું' 'બોલવું–બોલાવવું' 'ખોદવું–ખોદાવવું;' પ્રેરકને બાજુએ મૂકતાં કર્મણિરૂપમાં 'પામવું–પમાવું' 'વાળવું–વળાવું' 'ચારવું–ચરાવું;' એ પ્રમાણે વિશેષણો વગેરે ઉપરથી સાધિત શબ્દો 'રાતું–રતાશ' 'ખાટું–ખટાશ' વગેરે પણ લક્ષ્યમાં લેવા જેવા છે. ("કાળાશ" જેવા કોઈક જ અપવાદ ગમે તે કારણે રહી ગયા છે. ઉચ્ચારણમાં 'કા'માંનો આ ભારરહિત સ્પષ્ટ છે એ જોવા જેવું છે.) ઉપરનાં ઉદાહરણોમાં 'દેખાડવું' 'પેસાડવું' 'બેસાડવું' 'બોલાવવું' 'ખોદાવવું' એ સૌમાં 'એ-ઓ' હ્રસ્વ ઉચ્ચરિત થાય છે, કારણ કે એના ઉપર ભાર નથી, ભાર એના પછીની શ્રુતિમાં છે.

આમાં સ્વરભારનું તત્ત્વ કેટલું પ્રબળ છે એ સમઝાય છે. હિંદીમાં 'देख-दिखाना' 'बोल-बुलाना' 'बैठ-बिठाना' 'खोद-खुदवाना' એવાં સ્પષ્ટ ઉદાહરણ છે. આપણે ત્યાં હ્રસ્વ 'એ–ઓ' હોવાને કારણે 'એ–ઓ' રહ્યા છે, પણ એ હ્રસ્વ જ. આ તદ્દન ઉચ્ચારણશાસ્ત્રનો વિષય છે. સરખાવો વળી 'ઘોડાર' જેવા શબ્દો, જ્યાં 'ઓ' હ્રસ્વ છે.

અપવાદ ૨ જો મને વ્યવહારપૂરતો જ લાગે છે. ખરી રીતે ઉપાંત્ય શ્રુતિ (syllable) ઉપર ભાર ઉચ્ચારણમાં નથી; અપવાદ ૨ જા જેવી જ એની સ્થિતિ છે. 'મધુરું' અને 'અધૂરું' ના ઉચ્ચારણમાં ફેર હોય તો આમાં હોઈ શકે.

[કહેવાતા ચાર અને તેથી વધુ શ્રુતિવાળા કહેવાતા શબ્દોમાં ઇ-ઉ]

૨૩. ચાર અથવા તેથી વધારે અક્ષરના શબ્દોમાં આદિ ઇ કે ઉ હ્રસ્વ લખવાં. ઉદા૦ મિજલસ, હિલચાલ, કિલ-કિલાટ, ખિસકોલી, ટિપણિયો, ટિટિયારો, ટિચકારી.

વિકલ્પ—ગુજરાત-ગૂજરાત.

નોંધ ૧.—આ જાતનો શબ્દ સમાસ હોય તો સમાસના અંગભૂત શબ્દોની જોડણી કાયમ રાખવી. ઉદા૦ ભૂલથાપ; બીજવર; હીણકમાઉ; પ્રાણીવિદ્યા, સ્વામીદ્રોહ, મીઠાબોલું.

નોંધ ૨—કૂદાકૂદ, બૂમાબૂમ, ભુલભુલામણી, એવા દ્વિર્ભાવથી થતા શબ્દોમાં દ્વિર્ભાવ પામતા પદની જોડણી જ કાયમ રાખવી.

'ઇ–ઉ' ને લગતા નિયમોમાં સ્વાભાવિકતાની નજીકનાં નજીક આવતો જો કોઈ નિયમ હોય તો આ છે. લાંબા શબ્દોમાં સ્વરિત કે અસ્વરિત ઇ–ઉ દીર્ઘ ઉચ્ચારી શકાતા નથી; અને તેથી જ વ્યુત્પત્તિથી એક મતે આવતો "ગૂજરાત" શબ્દ વિકલ્પે સ્વીકારાયો છે. મને લાગે છે કે ઉચ્ચારણની દૃષ્ટિએ અને એ શબ્દની ઐતિહાસિક દૃષ્ટિએ સંસ્કૃતેતર મૂળ "ગુજ્જાત" ઉપરથી "ગુજરાત" એવી વ્યુત્પત્તિ વધુ સ્વાભાવિક હોવાથી એ શબ્દ અત્યારે ઉચ્ચારણમાં છે તેવી જ રીતે **ગુજરાત** તરીકે જ માત્ર સ્વીકારાય એ વધુ વાજબી છે; એટલે 'ગૂજરાત' એ વિકલ્પ છોડી દેવો જોઇએ.

નોંધ ૧ લી સમાસાંત શબ્દોને માટે છે; એ વિશે કાંઈ વિશેષ સ્પષ્ટતા અપેક્ષિત નથી. માત્ર તત્સમ હોઈ 'પ્રાણિવિદ્યા' 'સ્વામિદ્રોહ' જોઇયે, અને ગુજરાતી સમાસ તરીકે કહેવા હોય તો વચ્ચે મધ્યરેખા કરવી જોઇયે: 'પ્રાણી-વિદ્યા' 'સ્વામી-દ્રોહ.'

નોંધ ૨ જી માત્ર વ્યવહારપૂરતી છે. ઉચ્ચારણથી આદિ શ્રુતિ(syllable)માં દીર્ઘતાની કોઈ સંભવિતતા નથી.

[સાધિત શબ્દોમાં ઇ-ઉ]

૨૪. પ્રાથમિક શબ્દો પરથી ઘડાતા શબ્દોમાં તથા ધાતુનાં પ્રેરક અને કર્મણિ પ્રયોગનાં રૂપોમાં પ્રાથમિક શબ્દ અથવા ધાતુની મૂળ જોડણી કાયમ ન રાખતાં ઉપર કલમ ૨૦, ૨૧, ૨૨, ૨૩, પ્રમાણે જોડણી કરવી. ઉદા૦ ભૂલ–ભુલામણી; શીખ–શિખાઉ, શિખામણ; નીકળ–નિકાલ; ઊઠ–ઉઠાવું, ઉઠાડ, ઉઠાવ, ઉઠમણું; મૂક–મુકાણ, મુકાવું, મુકાવવું; ચૂંથવું, ચૂંથાવું, ચૂંથાવવું; કિંગલાણ, કિંગલાવું, કિંગલાવવું.

નોંધ—ધાતુના અક્ષરો ગણવામાં તેના સામાન્ય કૃદંતનું રૂપ નહિ, પણ મૂળ રૂપ લેવું. જેમ કે, ઊથલ(વું); મૂલવ(વું); ઉથલાવ(વું(, તડકુ(વું), તડુકાવ(વું), તડુકા(વું).

અપવાદ ૧—કર્મણિ રૂપોને નિયમ ૨૧ માં અપવાદ ગણી હ્રસ્વ કરવાં. જેમકે, મિચા(વું), મુકા(વું), ભુલા(વું).

અપવાદ ૨—ક્રિયાપદનાં કૃદંત રૂપોમાં મૂળ જોડણી જ કાયમ રાખવી. જેમકે, ભૂલનાર, ભૂલેલું, ભુલાવનાર, ભુલાયેલું, મૂકેલું, મુકાયેલું, મુકાવનાર, મુકાવડાવેલું.

આ નિયમનો મુદ્દો બહુ સ્વાભાવિક છે. સ્વરભાર(stress)ના નિયમ પ્રમાણે સ્વાભાવિક ઇ–ઉની હ્રસ્વતા આમાં અભિપ્રેત છે, એટલે જ "ધાતુની મૂળ જોડણી કાયમ ન રાખતાં" એ શબ્દો નિયમમાં અપાયા છે. આ નિયમોમાં ૧૯ મી કલમ અનુનાસિક 'ઇ–ઉ'ને દીર્ઘ રાખનારી જણાવવામાં આવી નથી, એટલે નિયમથી તો એવા 'ઇ–ઉ'ની હ્રસ્વતા આવી જાય છે; પણ જ્યારે ઉદાહરણો જોઇયે છિયે ત્યારે જ માલૂમ પડે છે કે "ધાતુની મૂળ જોડણી કાયમ ન રાખતાં" ને બદલે "કાયમ રાખતાં" એવો વિકલ્પ પણ ઇષ્ટ રહ્યો છે. 'ચૂંથવું–ચૂંથાવું–ચૂંથાવવું' વગેરેમાં 'ઊં' અવિકૃત રાખ્યો છે તે ૧૯ મા નિયમ પ્રમાણે.[૧]

---

૧. વસ્તુસ્થિતિએ અનુનાસિક હોય કે અનનુનાસિક હોય, 'ઇ–ઉ'ની એક જ દશા છે, એવું અગાઉ બતાવાયું છે. અનનુનાસિકમાં ફેર થાય અને અનુનાસિકમાં ફેર ન થાય, એ અસ્વાભાવિક હોવાથી સ્વ. નરસિંહરાવભાઈએ અનનુનાસિક કે અનુનાસિક કોઈ પણ દીર્ઘ 'ઈ–ઊ' સાધિત શબ્દોમાં ન જ ફેરવવા મત આપેલો, ગુજરાતી સાહિત્યપરિષદ ભંડોળ કમિટીની જોડણીમાં પણ આ જ સ્થિતિ હતી, જ્યારે ગુજ૦ વર્ના૦ સોસાઇટીના ખાચા ખરડામાં આવા બધા સંયોગોમાં વિકલ્પ સૂચવવામાં આવ્યો હતો. સરલતા ન ફેરવવામાં છે. ફેરવવા હોય તો **ઉચ્ચારણ પ્રમાણે એ બધા અસ્વરિત હોવાથી કોઈ પણ ભારવાળી શ્રુતિ પહેલાંની શ્રુતિમાંના 'ઈ–ઊ' હ્રસ્વ જ સ્વીકારાવા જોઇયે.** તત્સમ શબ્દો ઉપરથી થતા ગુજરાતી સાધિત શબ્દોમાં પણ આ જ નિયમ સ્વીકારવો જોઇયે.

આ નિયમ પ્રમાણે સાધિત ક્રિયાપદોમાં બે દીર્ઘ સ્વર સાથે ન આવે, આ નિયમનું પાલન મોટે ભાગે બરોબર થયું છે. 'જીવવું–જિવાવું–જિવાડવું' વગેરે છતાં 'દીપવું–દીપાવવું' 'પૂજવું–પૂજાવું–પૂજાવવું' જેવી ભૂલો પણ મળે છે; જે અસાવધપણું લાગે છે. તત્સમતાની દલીલ એઓ માટે નકામી છે; કેમકે 'જીવવું'ની સાથે એ એઉની સમાન સ્થિતિ જ છે.

ઉદાહરણમાં 'નીકળ' ઉપરથી 'નિકાલ' બતાવ્યું છે એ વાજબી નથી. એક ગુજરાતી શુદ્ધ શબ્દ છે, બીજો સ્વતંત્ર હિંદી તત્સમ છે. આવી ઝીણી વાતો સમઝવી અનિવાર્ય છે.

"નોંધ"માંનું સૂચન નિયમની સ્પષ્ટતા માટે છે, જ્યારે "અપવાદ ૧" એ રીતે અપવાદ નથી, એ ૨૧ મા નિયમથી પ્રાપ્ત દશા સામે સૂચન માત્ર છે, જે ૨૪ મા નિયમથી "જોડણી કાયમ ન" રાખવાની વાતમાં એકરૂપ થઈ જાય છે;

અનુનાસિક 'ઈં'–'ઊં' વાળા ધાતુઓનાં સાધિત રૂપોમાં ફેરફાર ન કરવો એ કેવું વિસંગત છે!

"અપવાદ ૨ જો" માત્ર વ્યવહારુ છે.[1]

ઉર્દૂના 'કબૂલ'ના 'કબૂલવું' પરથી 'કબુલાવું'–'કબુલાવવું' કોશમાં સ્વીકારાય અને 'ખરીદ'ના 'ખરીદવું' પરથી 'ખરીદાવું'–'ખરીદાવવું' રખાય, આ કેવો વિસંવાદ!

[ઇ–ઉ વિશે કેટલીક પ્રકીર્ણતા]

૨૫. શબ્દના બંધારણમાં ઈ પછી સ્વર આવતો હોય તો તે ઈ ને હ્રસ્વ કરી સ્વરની પહેલાં ય ઉમેરીને લખવું. ઉદા૦ દરિયો, કડિયો, ધોતિયું, માળિયું, કાઠિયાવાડ, પિયર, મહિયર, દિયર, સહિયર, પિયુ.

અપવાદ—પીયો; તથા જુઓ પછીનો નિયમ.

વિકલ્પ—પિયળ–પીયળ.

૨૬. વિભક્તિ કે વચનના પ્રત્યયો લગાડતાં કે સમાસ બનાવતાં શબ્દની મૂળ જોડણી કાયમ રાખવી. ઉદા૦ નદી–નદીઓ, નદીમાં ઇ૦. સ્ત્રી–સ્ત્રીઓ, સ્ત્રીને ઇ૦. ખૂબી–ખૂબીઓ. બારીબારણાં.

૨૭. क. કરીએ, છીએ, ખાઈએ, ધોઈએ, સૂઈએ, હોઈએ, મારીએ એવાં ક્રિયાપદનાં રૂપો બતાવ્યા પ્રમાણે લખવાં.

ख. થયેલું, ગયેલું, સચવાયેલું એવાં રૂપો દર્શાવ્યા મુજબ લખવાં.

આ ત્રણ નિયમ "ઈ+સ્વર" વિશે મુખ્યત્વે છે. માત્ર ૨૭ ख માં દ્વિતીય ભૂતકૃદંતો વિશે લખ્યું છે એ માત્ર લઘુપ્રયત્ન યકાર પૂરતો એકદેશ જ આપે છે. આ આખો પ્રશ્ન યકારના લઘુપ્રયત્ન ઉચ્ચાર સાથે સંબંધ ધરાવે છે. ૨૫ મા નિયમમાં આપેલા શબ્દોમાંએ લઘુપ્રયત્ન યકાર ઉચ્ચરિત થાય છે અને ભાર અંત્ય શ્રુતિ (syllable) ઉપર હોવાને કારણે પૂર્વ શ્રુતિ (syllable)માંની 'ઈ' હ્રસ્વ જ ઉચ્ચરિત થાય છે. અને અત્યંત સ્વાભાવિક રીતે આ, નિયમથી, કાયમને માટે ગુજરાતી ભાષામાં સ્થાપિત થઈ જાય છે. "પીયો (=ચેપડો)" અપવાદમાં અપાયો છે તે ખાસ મહત્ત્વનો નથી. આપણે વ્યવહારપૂરતો "પીયો" સ્વીકારિયે અને "પિયળ–પીયળ" માંથી 'પિયળ'ને કાયમ માટે સ્વીકારી લઇયે. જેવો કે 'ઇયળ'. પણ મહત્ત્વનો અપવાદ તો ૨૬ મો નિયમ છે. સ્વ. નવલરામ પંડ્યાએ સ્વરથી શરૂ થતો પ્રત્યય લાગતાં અંત્ય 'ઈ' ને હ્રસ્વ કરવાનો નિયમ ઉચ્ચારની સ્વાભાવિકતાને કારણે સ્વીકારેલો. 'નદીઓ' કોઈ ઉચ્ચારતું નથી, એ "નદિયો" ઉચ્ચારાય છે. (સરખાવો હિંદી नदियां.) છતાં સરલતા ખાતર આ અપવાદ સ્વીકારવામાં આવ્યો છે.[1]

૨૭ क તરીકે નોંધાયેલો નિયમ પણ અપવાદ જ છે, પણ એ અપવાદ તદ્દન વિચિત્ર જાતનો છે. ૨૬ મા નિયમમાં તો 'ઓ' પ્રત્યય છે અને એ

---

૧. "અપવાદ ૨ જો" પ્રમાણે ધાતુ ઉપરથી બનતાં કૃદંતોમાં જોડણીમાં ઈ–ઊ દીર્ઘ હોય તેમાં ફેરફાર ન કરવાનું સૂચન છે એ અસ્વાભાવિક છે. કૃદંત–પ્રત્યયમાં સ્વર પર ભાર હોય તો એ પૂર્વશ્રુતિમાંના 'ઈ–ઊ'ની હ્રસ્વતા જ માગી લે છે, 'મુકયો' 'મુકેલું' જેમ; 'મૂકયો' 'મૂકેલું'માં 'ઊ' દીર્ઘ રહી શકતો જ નથી.

સ્વરભાર જેવા ભાષાના નિયામક તત્ત્વના અભ્યાસને અભાવે જોડણીમાં કેટલીક અસ્વાભાવિકતા પેસી ગઈ છે એ એવા પ્રસંગોથી વધુ સારી રીતે સમઝાશે.

૧. આની ખરી કસોટી તો ત્રણ શ્રુતિવાળા દીર્ઘ ઈકારાંત શબ્દોને 'ઓ' પ્રત્યય લાગે છે ત્યારે સમઝાય છે. દા. ત. 'ચોપડી' શબ્દ લો. 'ચોપડી+ઓ=ચોપડિયો.' મૂળ 'ચોપડી' શબ્દમાં 'પ'માં અકાર શાંત છે, 'ઓ' પ્રત્યય લાગતાં એ પૂર્ણપ્રયત્ન બને છે એટલે કે 'ડી' પરનો ભાર ખસી 'પ' અને 'ચો'માં વહેંચાઈ જાય છે. આ ક્રિયા વ્યંજનાદિ પ્રત્યયમાં નથી થતી એ સમઝવા જેવું છે; જેમકે 'ચોપડી+માં=ચોપડીમાં', આમાં 'પ'માંનો અકાર શાંત જ છે. આવી ઝીણી વાતો સમઝવાનો પ્રયત્ન થાય તો જ જોડણીના નિયમ સ્વાભાવિક બની રહે.

પૂર્વેના 'ઈ'ને હ્રસ્વ કરવો કે નહિ એ ચર્ચાનો વિષય હોય છે, જ્યારે અહીં તો અસ્વાભાવિક 'ઈએ' એવો પ્રત્યય માની લેવામાં આવ્યો છે. એવો પ્રત્યય શક્ય જ નથી. મધ્યકાલીન ગુજરાતીમાં કર્મણિરૂપ ઉપરથી આવેલાં करीइ, बोलीइ એવાં રૂપો પરથી इनो ए થયે, વસ્તુસ્થિતિએ વચ્ચેની ई ઉપરથી ભાર ખસી ए ઉપર જતાં લઘુપ્રયત્ન યકારવાળું રૂપ करिये बोलिये આવ્યું; વાણિયાશાહી અશુદ્ધ લખાણોમાં करीए बोलीए એવાં પણ રૂપ લખાયેલાં. હોપ વાચનમાળાએ એ આંધળિયાં કરી સ્વીકાર્યાં અને પછી તો વ્યુત્પત્તિ કે ઉચ્ચારણ કોઈના પણ આધાર વિનાનો "ઈએ" પ્રત્યય જ જાણે કે છે એમ સ્વીકારવામાં આવ્યું. ૨૫ મા નિયમમાં પ્રાપ્ત સંસ્કૃત ईय પ્રત્યય જેવી જ આ સ્થિતિ છે. એમાંનો ई હ્રસ્વ બની ગુજરાતીમાં इयुं–ई–इयो તરીકે આવ્યો તેમ જ પેલો મધ્ય–ગુજરાતીનો ईइ પ્રત્યય इये તરીકે ગુજરાતીમાં અબાધિત રીતે વ્યુત્પત્તિ અને ઉચ્ચારની એકતાથી વારસામાં મળ્યો છે. એટલે **વર્તમાનકાળ ૧ લા પુરુષ બહુવચનનાં રૂપ 'કરિયે' 'છિયે' 'ખાઇયે' 'ધોઇયે' 'સૂઇયે' 'જોઇયે' 'હોઇયે' 'મારિયે'** એવાં જ સ્વીકારવાં જોઇયે. હિંદીમાં આ પ્રકારનાં કર્મણિરૂપ છે તે સરખાવો.

વહેલામાં વહેલી તકે આ અસ્વાભાવિક રૂપનો ત્યાગ કરી નિરપવાદ રીતે, જરા પણ પ્રાંતીયતાના ગંધ વિનાનો '**ઇયે**' પ્રત્યય આ રૂપોમાં સ્વીકારવાની હું ભલામણ કરું છું. ૨૫ મા નિયમને અનુસરી લેશ પણ અપવાદ વિના ગુજરાતી બોલતી સમગ્ર પ્રજાના કંઠમાં આ જ રૂપ સ્વાભાવિક છે.

[૨૭] ख. જુવો, ધુવો નહિ, પણ જુઓ, ધુઓ લખવું. તેમ જ ખોવું, રોવું, જેવા ઓકારાંત ધાતુઓમાં ખુઓ, રુઓ લખવું, અને જુએ છે, ધુએ છે, ખુએ છે, રુએ છે, જોયેલું, જોતું, ખોયેલું, ખોતું, ધોયેલું, ધોતું વગેરે રૂપો દર્શાવ્યા મુજબ લખવાં.

ग. સૂવું, પીવું જેવાં ક્રિયાપદોમાં સૂએ છે, સૂઓ, સૂતું, સૂતેલ, સૂનાર, અને પીએ છે, પીઓ, પીતું, પીધેલ, પીનાર એ પ્રમાણે લખવું.

૨૫ મા નિયમમાં જે વાતનું વિધાન છે તેને જ મળતું આ ख–ग નિયમનું વિધાન છે, પણ એનાથી ઊલટું, એટલો તફાવત છે. 'ઈ' પછી યશ્રુતિ બતાવવી આવશ્યક માનવામાં આવી છે, એનાથી ઊલટું, અહીં 'ઉ' પછી સ્વાભાવિક આવતી વશ્રુતિનો વિરોધ કરવામાં આવ્યો છે, એટલે આ નિયમ માત્ર વ્યવહારપૂરતો જ છે, ઉચ્ચારણથી વિરુદ્ધ છે.

૨૭ क–ख માં દ્વિતીય ભૂતકૃદંતમાં સ્વરાંત ધાતુઓ પછી 'એલું'-નું "યેલું" થાય છે એ બતાવવાનું વાજબી વિધાન થયું છે. આ સાથે એટલું ખ્યાલમાં રાખવું કે ઉચ્ચારણની દૃષ્ટિએ આ 'યે' હ્રસ્વ છે; સુરત બાજુ 'જોયલું' નજીકનું ઉચ્ચારણ છે.

गમાં બતાવ્યા પ્રમાણેના રૂપ પણ વ્યવહારપૂરતાં જ છે; એને પણ ઉચ્ચારણ સાથે સંબંધ નથી.

[કેટલીક પ્રકીર્ણ સૂચના]

૨૮. પૈસા, ચૌદું, પૈડું, રવૈયો એમ લખવું. પણ પાઈ, પાઉંડ, ઊડઈ, સઈ એવા શબ્દો દર્શાવ્યા પ્રમાણે લખવા.

'અઈ' 'અઉ' નું ઉચ્ચારણ 'ઐ' 'ઔ' જેવું થાય છે જ, એટલે 'પૈસો, ચૌદું' વગેરે બરોબર છે. "પાઈ, પાઉંડ" માટે પ્રશ્ન નથી, પ્રશ્ન ફરી 'ઊડઈ' 'સઈ' 'ઊધઈ' અને 'થઈ' 'જઈ' 'લઈ' 'દઈ' જેવાં સંબંધક ભૂતકૃદંતોનો રહે. આમાં ભાર ઉપાંત્ય 'અ' ઉપર હોવાથી 'ઈ' દીર્ઘ ઉચ્ચારી શકાતો નથી, ઉત્તર સ્વર પૂર્વના સ્વરિત સ્વર સાથે સંધિસ્વરાત્મક (dipthong) બની એક માત્રાથી પણ અલ્પતા પામે છે, પણ વ્યવહારપૂરતો 'ઈ' દીર્ઘ રાખ્યો છે એટલે વ્યવહારપૂરતી આવી જોડણી કરવી એવું જ માત્ર સમાધાન છે.

આવી જ સ્થિતિ ઉપાંત્ય સ્વર ઉપર ભાર છે તેવા પ્રકારાંત શબ્દો–'ખાઈ' 'સમાઈ' 'સૂઈ' વગેરે સંબંધક ભૂતકૃદંતો 'કોઈ' 'જમાઈ' જેવા શબ્દો અને 'આઈ' અંતવાળાં ભાવવાચક નામોનો છે. સંધિસ્વરાત્મક સ્થિતિને કારણે ઉચ્ચારણથી 'ઈ' હ્રસ્વથી પણ ઓછો સમય લે છે. માત્ર વ્યવહારપૂરતો જ દીર્ઘ 'ઈ' સ્વીકારાયો છે.

['જ' કે 'ઝ']

૨૯. સજા, જિંદગી, સમજ એમાં જ; તથા ગોઝારું, મોઝારમાં ઝ; અને સાંજ–ઝ, મજા–ઝા, એમ લખવું.

'સજા' 'જિંદગી' જેવા વિદેશી શબ્દોનો પ્રશ્ન જરૂરી નથી, ખરો પ્રશ્ન તો તદ્ભવ ગુજરાતી શબ્દો વિશેનો છે. આ શબ્દોમાં 'જ' છે કે 'ઝ' એનો નિર્ણય ઉચ્ચારણ તો આપે જ છે. "રહમજ" એવી

જૂની એકદેશી જોડણીને ધ્યાનમાં લેતાં માલૂમ પડશે કે શબ્દમાં ક્યાંક મહાપ્રાણ ઉચ્ચારણ છે, પણ એ શા માટે છે? મૂળમાં 'ધ્ય' ઉપરથી 'ज्झ' થઈ એ શબ્દો ગુજરાતી ઉચ્ચારણમાં આવ્યા છે, એટલે વસ્તુસ્થિતિએ 'જ'નો વિચાર જ આવશ્યક નથી. 'સમઝ' 'મોઝાર' 'સાંઝ' 'સૂઝ' 'બૂઝ' 'વાંઝણી' એ શબ્દોમાં 'ઝ' જ છે. અહીં વ્યુત્પત્તિ અને ઉચ્ચારણ બંને એક જ વસ્તુ આપે છે.

[ કેટલાક વિકલ્પ ]

૩૦. આમલી–આંબલી, લીમડો–લીંબડો, તૂમડું–તૂંબડું, કામળી–કાંબળી, ડામવું–ડાંભવું, પૂમડું–પૂંભડું, ચાંલ્લો–ચાંદલો, સાલ્લો–સાડલો એ બંને રૂપો ચાલે.

૩૧. કહેવડાવવું–કહેવરાવવું, ગવડાવવું–ગવરાવવું, ઉડાડવું–ઉરાડવું, બેસાડવું–બેસારવું, જેવાં પ્રેરક રૂપોમાં ડ અને ર ના વિકલ્પ રાખવો.

[ ઇ–ઉ વિશે શેષ પ્રકીર્ણતા ]

૩૨. કવિતામાં નિયમાનુસાર જોડણી વાપરી હ્રસ્વ દીર્ઘ બતાવનારાં ચિહ્નો વાપરવાં.

૩૧ મા નિયમમાં દ્વિત્વપ્રેરક રૂપોમાં તેમજ થોડાં સાદાં "આડ" પ્રત્યયવાળાં પ્રેરક રૂપોમાં વિકલ્પ છે તે સ્વીકાર્ય છે.

ખરી રીતે ૩૨ મો જોડણીનો કોઈ નિયમ નથી, કવિતામાં યથેચ્છ જોડણી કરનારને અટકાવવા પૂરતું આ નિયમન છે. ગદ્ય કરતાં પદ્ય એ મુખપાઠમાં વધુ આવે છે અને તેથી ઉચ્ચરિત શબ્દોમાં હ્રસ્વ દીર્ઘ યથાસ્થાને આવે એ આવશ્યક છે. ન લાવી શકનારને માટે ચિહ્નોનો ઉપયોગ આવશ્યક બને છે, જે પણ પ્રયોજકની કાચી હથોટી સૂચવે.

અહીં નમૂના તરીકે 'કરીએ' 'નદીઓ' 'મીંચાવવું' વગેરેને લક્ષ્ય કરિયે. ઉચ્ચારણમાં એ 'કરિયે' 'નદિયો' 'મિંચાવવું' છે, અને સિદ્ધહસ્ત કવિ એ જ પ્રમાણે પ્રયોગ કરવાનો. એને માટે 'કરીએ' 'નદીઓ' 'મીંચાવવું' જેવી ઉચ્ચારણ-વિરુદ્ધ જોડણી કરવાથી કેવું વિચિત્ર વલણ અખત્યાર કરવું પડે છે!

'કરીએ શું આવે? ઝડપ સહ પાણી પ્રવહતાં,
નદીઓ વીંઝાતી ગગન સહ વાતે વળગતાં."

આમાં 'કરીએ' 'નદીઓ' 'વીંઝાતી'માં અનંત્ય "ઈ"નું દીર્ઘ ઉચ્ચારણ કાનને સારું લાગે છે ખરું?

આ જ વસ્તુ જોડણીને વધુ સ્વાભાવિક કરવાનું નિમંત્રણ, એટલું જ નહિ, નિયંત્રણ પણ માગી લે છે; માત્ર વ્યવહાર રોચક થઈ શકતો નથી.

૩૩. જે શબ્દોની જોડણી કે ઉચ્ચારને વિષે એકરૂપતા ચાલતી હોય તે શબ્દોની, ઉપરના કોઈ નિયમો અનુસાર જુદી જોડણી થતી હોય છતાં, પ્રચલિત જોડણી કાયમ રાખવી. ઉદા૰ મુજ, તુજ, ટુકડો, ટુચકો, મુજબ, પૂજારી, મુદત, કુમળું, કુલડી, ગુટકો, કુલડી.

માત્ર "મુજ–તુજ" અને "પૂજારી" શબ્દ સિવાય બાકીના આ બધા શબ્દોમાં ઉચ્ચારણ પ્રમાણે ભાર અંત્ય સ્વર ઉપર હોવાને કારણે જ આદિ શ્રુતિમાં (syllable) "ઉ" હ્રસ્વ જ છે. આમ થવાનું સાચું કારણ શોધી પૂર્વે થયેલાં વ્યવહારુ નિયમોમાંનાં વિધાનોને સ્વાભાવિકતા તરફ લાવવાનો પ્રયત્ન આવશ્યક છે.

વર્તમાન જોડણી નિયમોને અનુલક્ષીને નિયમો તારવી કાઢવા હોય તો એ 'જોડણી-કોશ'ની જેમ ૩૩ જેટલા નિયમોમાં આપવાની જરૂર નથી; આ નીચે ૧૫ નિયમોમાં જ એ નિયમો સમાઈ જાય છે. અહીં એ સરળ નિયમો રજૂ કરવામાં આવે છે:

## ૧. તત્સમ શબ્દોની જોડણી

**૧.** સંસ્કૃત અરબી ફારસી અંગ્રેજી વગેરે ભાષાના શુદ્ધ શબ્દોની જોડણી ગુજરાતી ભાષામાં જાણીતાં ઉચ્ચારણ હોય તેઓને ધ્યાનમાં રાખી મૂલ પ્રમાણે કાયમ રાખવી.

(અ) સંસ્કૃત નામ અને વિશેષણ હોય તો એવા શબ્દરૂપોમાં વિસર્ગ અને સંસ્કૃત પ્રત્યય વિનાનાં પહેલી વિભક્તિના એકવચનનાં રૂપ લખવાં; જેમકે મતિ રતિ સ્થિતિ ગતિ વિજ્ઞપ્તિ યતિ પતિ સ્મૃતિ શ્રુતિ ઉક્તિ જાતિ શુદ્ધિ બુદ્ધિ ઋદ્ધિ પુષ્ટિ તુષ્ટિ દૃષ્ટિ સૃષ્ટિ ઉત્પત્તિ રીતિ પ્રીતિ નીતિ સ્તુતિ પદ્ધતિ યુક્તિ હાનિ ગ્લાનિ નિધિ આધિ વ્યાધિ ઉપાધિ વિધિ સમાધિ ગુરુ ભાનુ સિંધુ બિંદુ ધેનુ શ્રીયુત પાશ્ચાત્ય પૌરસ્ત્ય ચરણ મરણ શરણ સ્મરણ અંતઃકરણ પદવી પ્રામાણિક સ્વાભાવિક વ્યાવહારિક કર્તા પિતા વિદ્યાર્થી હસ્તી યશસ્વી વિદુષી ભગવતી શ્રીમતી સુદિ વદિ વિશેષ વિશેષણ સાત્ત્વિક તાત્ત્વિક માલિક રાષ્ટ્રિય રાજકીય મહત્ત્વ સ્વીકાર અર્વાચીન દિવસ અધીન પરાધીન વગેરે

(આ) અરબી-ફારસી : આગાહી અમીરી ઉર્દૂ કાબૂ કાબુલી કિસ્સો ખૂબી જાસૂસી તૂતી તૈયારી દારૂ વગેરે

(ઇ) અંગ્રેજી : મ્યુનિસિપાલિટી કમિટી યુનિવર્સિટી વગેરે

**સૂચના ૧ :** જેને છેડે વ્યંજન હોય તેવા શબ્દ ગુજરાતી પ્રત્યય લેતા હોય તેઓને અકારાંત લખવા; એ રીતે 'જગત્' નહિ, પણ 'જગત.' એ રીતે—

(અ) સંસ્કૃત : વિદ્વાન ભગવાન બુદ્ધિમાન નીતિમાન શ્રીમાન પરિષદ સંસદ ધનુષ આયુષ અકસ્માત વગેરે

(આ) અરબી-ફારસી : અકીક અજબ અંગૂર અંજીર આલિશાન ઇજાર ઇમારત ઇલાજ કબૂતર કબૂલ કસૂર કાનૂન કૂચ કોશિશ કોહિનૂર ખુદ ખૂન ગુમ ચાબુક જરૂર જાસૂસ ઝનૂન તવારીખ તારીખ તાસીર દસ્તૂર દીવાન દીવાલ નસીબ નાબૂદ પુલ બહાદુર બારીક બંદૂક સાબિત વગેરે

(ઇ) અંગ્રેજી : અપીલ કોર્ટ ટેબલ પેન્સિલ બૂટ સ્કૂલ બુક ડૉક્ટર સ્ટેશન હૉસ્પિટલ બલૂન ઍરોપ્લે(ઇ)ન વગેરે

**સૂચના ૨ :** (અ) અરબી ફારસી શુદ્ધ શબ્દોમાં મધ્યે શિથિલ સંયોગ માની વચ્ચે 'અ'કાર લેખનમાં ઉમેરવાનું સ્વીકારાયું હોઈ 'અ' ઉમેરી જોડણી કરવી;, જેમકે અકબર અફલાતૂન અબલક અરજી અશરફી આબકારી આબરૂ આસમાન ઇલકાબ કસરત કારકુન કુદરત ખુશબો ખિદમત ગિરદી ચકમક ચરબી જાનવર તકરાર તદબીર તસવીર તહસીલ દરજી દરદી દિલગીર દૂરબીન પરહેજ ફારસી બાદશાહ બિલકુલ વગેરે

(આ) સમાસ—રૂપના અંગ્રેજી શબ્દોમાં પ્રથમનો શબ્દ વ્યંજનાંત હોય તો આ રીતે 'અ' ઉમેરી જોડણી કરવી; જેમકે સ્ટેશન-માસ્તર પૅટ્સ-મૅન વગેરે

**સૂચના ૩ :** અંગ્રેજી શબ્દોમાં જ્યાં જ્યાં 'એ' કે 'ઓ' પહોળા ઉચ્ચારાતા હોય તે ગુજરાતી જોડણીમાં ઊંધી માત્રાથી બતાવવા; જેમકે ઍક્ટ બૅંક (બૅન્ક) હૉસ્પિટલ લૉર્ડ બૉલ ઑગસ્ટ પોસ્ટમૅન વગેરે

**અપવાદ :** પશ્ચાત્ કિંચિત્ અર્થાત્ કવચિત્ સાક્ષાત્ અકસ્માત્ (અવ્યયના જ અર્થમાં) પૃથક્ બૃહદ્ જેવા શબ્દ એકલા આવે ત્યારે છેલ્લો વ્યંજન ખોડો લખવો, પરંતુ આ શબ્દો પછી 'જ' અવ્યય આવે ત્યારે 'અ' ઉમેરી જોડણી કરવી; જેમકે 'કિંચિત જ' 'કવચિત જ' 'અકસ્માત જ' વગેરે

૨. તત્સમ શબ્દોમાં અનુસ્વાર 'અનુસ્વાર'ના રૂપમાં ઉચ્ચરિત થતો હોય કે વર્ગીય અનુનાસિક વ્યંજન તરીકે ઉચ્ચરિત થતો હોય ત્યાં સામાન્ય રીતે અનુસ્વારનું બિંદુ જ પૂર્વ સ્વર ઉપર કરવું; સંસ્કૃત તત્સમ શબ્દોમાં આમ છતાં વિકલ્પે વર્ગીય અનુનાસિક વ્યંજન પણ લખી શકાય. અંગ્રેજી વગેરે ભાષાના શબ્દોમાં જ્યાં 'મ્' અને 'ન્' સ્પષ્ટ હોય ત્યાં 'મ્'–'ન્' લખવા, ત્યાં પણ વિકલ્પે પૂર્વ સ્વર ઉપર અનુસ્વારનું બિંદુ લખી શકાય; જેમકે

(અ) સં. તત્સમ : અંત—અન્ત દંડ—દણ્ડ સાંત-સાન્ત શાંત—શાન્ત ચંદન—ચન્દન મંદિર — મન્દિર સંબંધ-સમ્બન્ધ વગેરે

(આ) અરબી—ફારસી : બંદો—બન્દો તંબુ(-બૂ) —તમ્બુ(-મ્બૂ) વગેરે

(ઇ) અંગ્રેજી : બૅન્ક—બૅંક સુપરિન્ટેન્ડન્ટ—સુપરિટેંડંટ સ્ટૅમ્પ—સ્ટૅંપ વગેરે

આમાં અંગ્રેજી શબ્દોમાં અડધા 'ન'–'મ' લખવા અનુકૂળ થઈ પડશે.

## ૨. તદ્ભવ શબ્દોની જોડણી

ઇ - ઈ ઉ — ઊ

૩. સંસ્કૃત વગેરે ભાષાઓમાંથી વિકાર પામી આવેલા તદ્ભવ કે દેશ્ય શબ્દોમાં કોઈ પણ સ્થળે આવ્યો હોય તેવો અનુનાસિક (નાકમાંથી બોલાતા પોચા ઉચ્ચારવાળો) 'ઇ' અને શબ્દને છેડે આવ્યો ન હોય તેવો અનુનાસિક 'ઉ' દીર્ઘ લખવા; જેમકે વીંછી દહીં અહીં તહીં જહીં કહીં નીંદર મીંડું છીંડું સીંચવું વીંટવું લીંટ ટૂંકું ઊંધું ઊંચું ઊંચકવું મૂંઝાવું મૂંઝવણ ઠૂંઠું સૂંઠ ચૂંટણી લૂંટવું લૂંટ ખૂંટ વગેરે

**અપવાદ :** કુંવર—કુંવરી કુંવારું કુંભાર સુંવાળું વગેરે શબ્દોમાં 'ઉં' હ્રસ્વ લખવો, તો ઉંદર—ઊંદર ઉંદરડી—ઊંદરડી ઉંબરો—ઊંબરો ગુંદ—ગૂંદ ગુંદર—

ગૂંદર શિંગ–શીંગ શિંગડું–શીંગડું જેવામાં હ્રસ્વ-દીર્ઘ બંને ચાલે.

**નોંધ :** આ નિયમ કેવળ લેખન-પૂરતો જ છે એ ધ્યાનમાં રાખવું. ઉચ્ચારણ કોઈ પણ સ્થિતિમાં દીર્ઘ નથી. હકીકતે **અપવાદ** આપ્યો છે એવી જ સ્થિતિ સર્વત્ર છે: ભાર સ્વર પોતાના ઉપર હોય કે ન હોય, બેઉ સ્થિતિમાં હ્રસ્વોચ્ચારણ છે.

૪. તદ્ભવ કે દેશ્ય શબ્દોમાં શબ્દને છેડે આવેલા 'ઇ' એટલા દીર્ઘ અને 'ઉ' એટલા હ્રસ્વ લખવા; જેમકે ઘી ધણી બીડી ખીલી જોડણી સીડી કીડી જૂઈ જઈ ગઈ રહી લઈ કહી અને લાડુ ચાલુ લાગુ ખેડુ વાળુ વેળુ, (નિયમ ૨ જાથી પ્રાપ્ત) શું હું કર્યું લખું કૂદવું કરું વળું અને બધા 'ઉ' પ્રત્યય વગેરે

**અપવાદ ૧ :** એકસ્વરી શબ્દોમાં અનનુનાસિક (નાકમાંથી ન બોલાતો) 'ઉ' દીર્ઘ લખવો; જેમકે જૂ લૂ થૂ છૂ રૂ દૂ

**અપવાદ ૨ :** એકથી વધુ સ્વરોવાળો 'વિનંતિ –વિનંતી' બેઉ રીતે લખાય, છતાં 'વિનંતિ' લખવું સ્વાભાવિક છે.

૫. (અ) તદ્ભવ તેમજ દેશ્ય શબ્દોમાં આવતા સંયુક્ત વ્યંજનો(જોડાક્ષરો)થી પૂર્વના સ્વરને થડકો લાગતો હોય ત્યાં 'ઇ' કે 'ઉ' હ્રસ્વ લખવા; જેમકે છુટ્ટું ખુલ્લું ભુક્કો કિલ્લો બિલ્લો વગેરે

આ નિયમને અધીન બનતા સંસ્કૃત સિવાયની વિદેશી ભાષાઓના શબ્દોમાં એ જ ધોરણ સ્વાભાવિક સ્થિતિમાં પણ માન્ય છે. એ રીતે શિસ્ત કુક્કર સુસ્ત ફિલ્ડ વગેરેમાં હ્રસ્વ 'ઇ–ઉ' લખાય છે.

(આ) અનુસ્વાર હોય કે અનુનાસિક વ્યંજનના પ્રતિનિધિ તરીકે લખાતો અનુસ્વાર હોય ત્યાં પૂર્ણ ઉચ્ચાર હોવાને કારણે સંયુક્ત વ્યંજનો જેવી સ્થિતિ હોઈ એવા 'ઇ–ઉ' હ્રસ્વ લખવા; જેમકે તુંડાઈ વગેરે

**નોંધ:** ઉપર 'શિંગ શિંગડું ગુંદ ગુંદર' જેવા વિકલ્પ સૂચવાયા છે ત્યાં હ્રસ્વ 'ઇ'–'ઉ' પછી અનુનાસિક વ્યંજનનો પ્રતિનિધિ અનુસ્વાર નથી, તે તે સ્વર જ અનુનાસિક (નાસિકાસ્થાનીય પોચા ઉચ્ચારવાળો છે.)

૬. જોડણીમાં બે શ્રુતિ(અક્ષર)વાળા તરીકે સ્વીકારાયેલા શબ્દોમાં ઉપાંત્ય (છેડે ન આવતા હોય તેવા) 'ઇ' અને 'ઉ' દીર્ઘ લખવા; એ રીતે — બીડી ખીલી સીડી ઝીણું રીઢું ચીડ સીધું ઈસ કીનો ચૂરો ચૂક ચૂનો સૂનો સૂનું કૂકડું કૂણું થૂલી,–લૂં ફૂલ સૂએ,–ઓ બીએ,–ઓ વગેરે

**અપવાદ :** રૂઢિને કારણે યા ક્વચિત્ વ્યુત્પત્તિને કારણે પણ જોડણી જુદી સ્વીકારી હોય તો ત્યાં હ્રસ્વ જ રાખવા; જેમકે મુજ તુજ વિશે સુધી જુદું જુએ,–ઓ રુએ,–ઓ ધુએ,–ઓ ખુએ,–ઓ વગેરે

**નોંધ :** અહીં પણ **અપવાદ** એ સાચી ઉચ્ચારણાનુકૂલ પરિસ્થિતિ છે, **નિયમ** અસ્વાભાવિક છે. વિશેષમાં 'સૂએ–સૂઓ જુએ–જુઓ રૂએ–રુઓ ધુએ–ધુઓ ખુએ–ખુઓ'માં ઉચ્ચારણ તો હ્રસ્વ જ હોવા ઉપરાંત વશ્રુતિ (લઘુપ્રયત્ન 'વ') ઉચ્ચરિત થાય છે કે જેવી 'પીએ–પીઓ બીએ–બીઓ'' માં યશ્રુતિ છે, ને સ્વર હ્રસ્વ ઉચ્ચરિત થાય છે.

૭. જોડણીમાં ત્રણ શ્રુતિ(અક્ષર)વાળા તરીકે સ્વીકારાયેલા શબ્દોમાં પહેલી શ્રુતિ (છેક પહેલા સ્વર)માં રહેલા 'ઇ' કે 'ઉ' પછી હ્રસ્વ સ્વરવાળો વ્યંજન હોય તો એ દીર્ઘ લખવા; જેમકે નીકળ ઊતર મૂલવ સૂચવ ઊપડ ઊધર, પણ કિનારો દિવાળી વિસામો નિસાસો દુકાળ સુતાર ભુલાવો દુખાવો ધુમાડો વગેરે

**અપવાદ ૧ :** રૂઢિને કારણે કે ક્વચિત્ વ્યુત્પત્તિને કારણે પણ જોડણી જુદી સ્વીકારી હોય તો ત્યાં અપવાદ કરવો; જેમકે ઉપર ચુગલી કરતું ટુકડો કુમળું કુસકી ગુટકો કુલડી મુગટ હુડકો મહુડું મહુરું ફુઉડી સ્ફુરવું; અને પૂજારી કબીલો ગોદીલો ખેડૂત સીમાડો શોભીતું રંગીલું; તો ઊગમ–ઉગમ બેઉ ચાલે.

**અપવાદ ૨ :** વિશેષણ ઉપરથી થતાં નામો તેમજ નામો ઉપરથી થતાં ભાવવાચક નામોમાં મૂળ શબ્દની જોડણી કાયમ રાખવી; જેમકે ગરીબ–ગરી-

બાઈ વકીલ–વકીલાત ચીકણું–ચીકણાશ–ચીકણાઈ –ચીકાશ મીઠું–મીઠાશ–મીઠાઈ જૂઠું–જૂઠાણું પીળું–પીળાશ વગેરે

**નોંધ:** અહીં નામ ઉપરથી થતાં વિશેષણો વિશે આ અપવાદ લેખનમાં કામ નથી આપતો; જેમકે 'ચીન'નું 'ચિનાઈ' થાય છે.]

**અપવાદ ૩:** ક્રિયાપદોના મૂળ અંગને કે એના ઉપરથી થયેલ કર્મણિ–પ્રેરક વગેરે (સાધિત) અંગને કાલવાચક કૃદંતના પ્રત્યય લગાડવા હોય ત્યારે ઉપર મુજબ તેમજ એ ઉપરથી બનાવાતા અંગની જોડણી સિદ્ધ કર્યા પછી જ પ્રત્યય લગાડવા; જેમકે 'ભૂલ(વું)' ઉપરથી ભૂલનાર–ભુલાનાર–ભુલાવેલું–ભુલાવડાવેલું વગેરે

**સૂચના:** ઊતરવું નીકળવું મૂલવવું વગેરે એ પ્રમાણેના સર્વ મૂળ ક્રિયાવાચક ધાતુઓમાં 'વું' વિનાનાં અંગ જ શ્રુતિ(અક્ષર)ની ગણતરીમાં રાખી નિયમ ધ્યાનમાં રાખવો; જેમકે 'નીસર(વું)' 'વીસર(વું)' વગેરે ઉપરથી 'નીસરા(વું)' 'વીસરા(વું)'; એ જ પ્રમાણે 'ઊતર(વું)' 'ઊપડ(વું)' વગેરે ઉપરથી 'ઊતરા(વું)' 'ઊપડાવું,' પણ 'ઉતાર(વું)' 'ઉપાડ(વું)' વગેરે

એ જ રીતે જીતવું–જિતાવું–જિતાડવું જીવવું –જિવાવું–જિવાડવું વગેરે. આ નિયમ શુદ્ધ તત્સમ ક્રિયાપદોને નથી લગાડવાનો તેથી પીડવું–પીડાવું સ્વીકારવું–સ્વીકારાવું–સ્વીકારાવવું દીપવું – દીપાવવું વગેરેમાં સ્વર લેખનમાં ન બદલવો.

[**નોંધ:** 'જીવ(વું)' તત્સમ છતાં હ્રસ્વ લખવામાં આવ્યો છે એમ આ નિયમમાં જોડણીકોશની ઢીલાશ છે. એ જ રીતે ખરીદ(વું)–ખરીદા(વું), પણ કબૂલ(વું)–કબુલાવું–કબુલાવવું; આ વિસંવાદ છે.]

**૭.** જોડણીમાં ચાર કે એનાથી વધારે શ્રુતિ(અક્ષર)ના સ્વીકારાયેલા શબ્દોમાં શરૂમાં આવતા વ્યંજનવાળા કે વ્યંજન વિનાના 'ઇ' 'ઉ' હ્રસ્વ જ લખવા; જેમકે હિલચાલ કિલકિલાટ ખિસકોલી ઉતરડ ટિપણિયો કિકિયારી ટિટિયારી ટિચકારી નિમણૂક ઉજાગરો ઉનામણો ઇતરડી મુતરડી જુનવટ જુનવાણી પુરવણી ખિલવણી વગેરે. (છતાં ભૂલથી 'ઝીણવટ' દીર્ઘ લખાય છે અને 'ગુજરાત' મૂળનો 'ગૂજરાત' એવો વિકલ્પ સ્વીકારાયો છે, પણ અત્યારે તો 'ગુજરાત' 'ગુજરાતી' 'ગુજરાતણ' જ લખાય છે અને એ જ સ્વાભાવિક પણ છે.)

## 'ઐ' – 'ઔ'

૮. શબ્દના રૂપમાં 'અ + ઇ' 'અ + ઉ' જેવું સંધિ–સ્વરૂપાત્મક ઉચ્ચારણ છે ત્યાં સામાન્ય રીતે 'ઐ' અને 'ઔ' લખવા; જેમકે પૈસો પૈડું ભૈયો રવૈયો ગવૈયો ચૌટું ચૌદ કૌંસ સૌ વગેરે

**અપવાદ:** પણ 'જઈ ગઈ થઈ' 'જઉં થઉં લઉં'એ વગેરે ક્રિયારૂપો, અને 'કઉઠી' જેવા શબ્દોમાં જુદા રાખવા, તો 'કંઈ' સર્વનામમાં જુદા સ્વર, પણ 'કંઈ' – 'કૈં' એવો વિકલ્પ. એ પ્રમાણે 'પૈ' પણ ચાલે, 'પાઈ' પણ ચાલે; છતાં 'પૌંડ' ન લખતાં 'પાઉંડ – પાઉન્ડ' લખાય.

## યશ્રુતિ (લઘુપ્રયત્ન 'ય')

૯. શબ્દના બંધારણમાં 'ઇ' પછી લઘુપ્રયત્ન ય (= પોચો 'ય' = યશ્રુતિ) વ્યક્ત થવાનું અત્યંત સ્વાભાવિક હોઈ હ્રસ્વ 'ઇ' રાખી સ્વરમાં 'ય' ઉમેરી જોડણી કરવી; જેમકે દરિયો કડિયો રેંટિયો ઘોડિયું ફાડિયું ધોતિયું માળિયું ઢાળિયું, કાઠિયાવાડ બાબરિયાવાડ એશિયા રશિયા રુમાનિયા બલ્ગેરિયા ઑસ્ટ્રિયા ઑસ્ટ્રેલિયા, પિયેર–પિયર દિયેર–દિયર પિયળ વણિયર રૂપિયો સહિયર પિયુ મિયાં વગેરે

**અપવાદ ૧:** પણ 'પીયો'(= ચેપડો)માં 'ઈ' દીર્ઘ કરવો. એ જ રીતે ક્રિયારૂપો–'પિયે'–'બિયે' 'પિયો'–'બિયો' થાય, પણ લેખનમાં 'પીએ'–'બીએ' –'પીઓ'–'બીઓ' આ પૂર્વેનાં 'સૂએ'–'સૂઓ' માફક સ્વીકારવામાં આવ્યાં છે.

**અપવાદ ૨:** વિભક્તિ કે વચનના 'એ' 'ઓ' લગાડતાં કાંઈ ફેરફાર કરવો નહિ; જેમકે નદી – નદીએ – નદીઓ સ્ત્રી – સ્ત્રીઓ ખૂબી – ખૂબીઓ અને કાળના પ્રત્યય લાગતાં ઉપરનાં પીએ – પીઓ બીએ – બીઓ સૂએ – સૂઓ વગેરે.

ક્રિયાપદ વર્તમાનકાળ ૧ લા પુરુષ બહુવચનમાં અત્યારે લખાય છે તેમ 'કરીએ જઈએ હોઈએ' જેમ દીર્ઘ 'ઈ' અને 'એ' રાખવાં.

[**નોંધ:** આમાં 'ઈ'+'એ' એવા છૂટા પ્રત્યય નથી, વિકસી આવેલો 'ઇયે' જ પ્રત્યય છે, પણ વાણિયાસાઈ લખાણમાં લખાતો હતો તે ચાલુ રહેતાં જોડણીમાં પણ ચાલુ રહ્યા. હકીકતે ઉચ્ચારણ જ '°એ' પર ભાર(stress)વાળું હોઈ 'કરિયે' 'જઇયે' 'હોઇયે' 'જોઇયે' વગેરે જ સ્વાભાવિક છે.]

૧૦. ભૂતકૃદંતમાં 'એલ'–'એલું' પ્રત્યયવાળાં રૂપોમાં પ્રત્યય પહેલાંના અંગમાં ધાતુને છેડે 'અ' 'આ' 'ઓ' આવ્યા હોય તો યશ્રુતિ (લઘુપ્રયત્ન 'ય'વાળું ઉચ્ચારણ) હોઈ 'ય' ઉમેરી જોડણી કરવી; જેમકે ગયેલ,–લું થયેલ,–લું સૂચવાયેલ,–લું મૂંઝાયેલ,–લું ગાયેલ,–લું મુકાયેલ,–લું જોયેલ,–લું રોયેલ,–લું ખોયેલ,–લું ધોયેલ,–લું સોયેલ,–લું મોયેલ,–લું વગેરે

## હશ્રુતિ કે મહાપ્રાણિત સ્વર

૧૧. તદ્ભવ શબ્દોમાં હકારનું સ્વરિત ઉચ્ચારણ થતું હોય ત્યાં વચ્ચે 'હ' તે તે સ્વરવાળો રાખી એની પહેલાં વ્યંજનને જુદો રાખી, 'અ' ઉમેરી જોડણી કરવી; જેમકે બહેન વહાણું વહાલું પહોળું મહાવત શહેર મહેરબાન મહોલ્લો પહેલવાન નહેર મહોર કહે રહે પહેર પહોંચ વગેરે

**અપવાદ ૧:** પરંતુ સર્વનામો અને એઓના ઉપરથી વિકસેલા શબ્દોમાં 'હ' બતાવવો જ નહિ; જેમકે મને અમને તને તમને અમે તમે અમારું તમારે, 'જે–તે–એ' ઉપરથી થતા શબ્દ તેમ જ્યાં ત્યાં ક્યાં જ્યારે ત્યારે ક્યારે; ઉપરાંત નાનું મોટું બીક સામું ઊતું મોર(આંબાનો) મોં મોવું(લોટનું) વગેરે

**સૂચના:** નાહ ચાહ સાહ ગોહ લોહ દોહ કોહ સોહ એ ધાતુઓનાં રૂપ આ પૂર્વે પૃ. ૧૧-૧૨ માં એ વિશેના નિયમની ચર્ચામાં જોડણીકોશે આપેલાં લખવાં.

**અપવાદ ૨:** જ્યાં મૂર્ધન્યતર 'ઢ' સ્પષ્ટ છે તેવા શબ્દોમાં 'હ' જુદો ન પાડતાં 'ઢ' જ લખવો; જેમકે કાઢવું વાઢવું વાઢ કઢવું કઢી અઢાર ('અરાઢ') ઢેઢ વેઢ સઢ મઢવું મઢ લઢવું(ધસારો આપવો) લઢણ વગેરે, પણ લડવું(લડાઈ કરવી) ચડવું ચીડ વગેરેમાં મુખ્યત્વે 'ડ' કરવો (છતાં 'ઢ' અગ્રાહ્ય ન ગણાય).

## અશીર્ણ વ્યંજનો

૧૨. સંયુક્ત વ્યંજનોમાં નિકટના અલ્પપ્રાણ (એટલે કે દરેક વર્ગના ૧ લા-૩ જા) અને મહાપ્રાણ (એટલે કે ૨-જા ૪ થા) સામાન્ય રીતે ન લખતાં તદ્ભવ અને દેશ્ય શબ્દોમાં મહાપ્રાણ બેવડાવવો; જેમકે ચોખ્ખું દખ્ખણ ઠઠ્ઠા ઓધ્ધો જોધ્ધો અધ્ધર સુધ્ધાં ઝભ્ભો મભ્ભમ વગેરે

**અપવાદ:** આવી પરિસ્થિતિમાં બે 'છ' ન લખતાં 'ચ્છ' લખવાનું સ્વીકારવું. એ રીતે અચ્છેર પચ્છમ અચ્છું ગુચ્છો વગેરે

[**નોંધ:** સં. તત્સમ શબ્દોમાં તો 'અલ્પપ્રાણ+મહાપ્રાણ'નો રિવાજ ખૂબ જાણીતો હોઈ ત્યાં બે મહાપ્રાણ સામાન્ય રીતે ન કરવા: 'બુદ્ધિ શુદ્ધ શુદ્ધિ બુદ્ધિ યુદ્ધ યોદ્ધો' વગેરે. હકીકતે સંસ્કૃત અને એને અનુસરી પ્રાકૃતમાં પણ આ નિયમ વૈકલ્પિક છે, તેથી ગુજરાતીમાં 'અલ્પપ્રાણ + મહાપ્રાણ' 'મહાપ્રાણ + મહાપ્રાણ' એમ બેઉ રીતે લખાય એ જોડણી–દોષ ન જ હોઈ શકે.]

૧૩. જેના ઉચ્ચારણમાં પ્રાવાહિક રીતે પોચી યશ્રુતિ સંભળાય પણ છે તેવા શબ્દોમાં 'ય' સામાન્ય રીતે ન લખતાં મૂળ વ્યંજન જાળવવો; જેમકે પારણું બારણું શેરડી ('શેલડી' પણ) દોરડું બરણી ખાંડણી દળણું શરણાઈ વગેરે

૧૪. નીચેના શબ્દોમાં વ્યંજન-વિષયક જોડણી બતાવ્યા મુજબ કરવી:

(અ) ડોસી,–શી છાસ,–શ બારસ,–શ એંસી,–શી વીસ,–શ ત્રીસ,–શ ચાળીસ,–શ પચીસ,–શ છવીસ,–શ વગેરે; પણ 'વિશે' લખવું. ('શોધવું' 'શકવું' વગેરે તત્સમ હોઈ ત્યાં 'સ' ન કરવો.) – (ઉચ્ચારણથી 'વિષે' સર્વથા નથી, છતાં લેખનમાં રૂઢ હોઈ વિકલ્પે લખાય છે તેને હવે જતો કરવો.)

(આ) 'સજા' લખવું, પણ ગોઝારું સૂઝ બૂઝ વાંઝણી સાંઝ મઝા એમ વ્યુત્પત્તિથી પ્રાપ્ત 'ઝ' રાખવો. [છતાં 'સાંજ' 'મજા' પણ લખાય છે તેનો હવે ત્યાગ કરવો. અત્યારે 'સમજ' પ્રચલિત છે, પરંતુ એ 'સમઝ' જ છે.]

(ઈ) આંબલી-આમલી લીંબડો-લીમડો ઉ-(-ઊ)બરો-ઊમરો તું(-તૂં)બડું-તૂમડું કાંબળી-કામળી ડાંભવું-ડામવું પૂંભડું-પૂમડું ચાંદલો-ચાંલ્લો કડલું-કલ્લું હાંડલું-હાંલ્લું સાડલો-સાલ્લો ગાડલું-ગાલ્લું વગેરે બંને રીતે લખાય.

**૧૫.** પ્રેરકના અંગસાધક પ્રત્યય 'અડાવ' કે અરાવ' બંને રીતે સ્વીકાર્ય છે; જેમકે કહેવડાવ-કહેવરાવ ગવડાવ-ગવરાવ વગેરે

–તો કેટલાંક અંગોમાં 'આડ' કે 'આર' પણ વિકલ્પે માન્ય છે; જેમકે બેસાડ બેસાર વગેરે

પરંતુ આ પાછલો પ્રકાર જૂજ છે.

'જોડણીકોશ'ના બધા નિયમોને આ ૧૫ નિયમ સરળતાથી આવરી લે છે. બાકી શંકા પડે ત્યારે 'કોશ'નો જ સહારો લેવો હિતાવહ ગણાય.

## ગુજરાતી ભાષાના ધ્વનિ

ગુજરાતી ભાષા એ સમગ્ર ગુજરાત-કચ્છ-સૌરાષ્ટ્ર તેમજ આ દેશવાસીઓ જ્યાં કયાંય રહેતાં હોય ત્યાં સર્વત્ર વ્યવહાર માટેની માન્ય ભાષા છે. એના વર્ણધ્વનિ આપણે બોલચાલની નિત્યની ભાષામાં અને પરસ્પરના લિખિત વ્યવહાર માટે લેખન-મુદ્રણમાં પ્રયોજિયે છિયે. 'ભાષા' સંજ્ઞા જ આપણને એ સૂચવે છે કે બોલાય છે, લેખન-મુદ્રણ તો વક્તા અને શ્રોતાની નિકટતાના અભાવમાં બોલાતી ભાષાને સંકેતો દ્વારા રજૂ કરવાનાં સાધન માત્ર છે. આ પૂર્વે ગુજરાતી માન્ય ભાષાના શબ્દોને લેખન-મુદ્રણમાં નોંધવા હોય તો, તે તે વર્ણધ્વનિના સ્વાભાવિક ઉચ્ચારણને ખ્યાલમાં ન લેતાં, શબ્દોની જોડણી કરવામાં ચોક્કસ પ્રકારની **એકવાક્યતા** રહે એ દૃષ્ટિએ, ગુજરાત વિદ્યાપીઠના નિયમોને પંદર નિયમોમાં શાસ્ત્રીય રીતે સાચવી આપવાનો પ્રયત્ન કરવામાં આવ્યો છે. એ નિયમોમાં ઉચ્ચારણ-વિરુદ્ધના કેટલાક નિયમોનો આદર કરવામાં આવ્યો છે. એવા નિયમોને અધીન બની જો ઉચ્ચારણ કરવામાં આવે તો તો એ **મૃત ભાષા** બની જાય, એ **જીવંત ભાષા** ન રહે; તેથી જ સમગ્ર ગુજરાતી વર્ણ-સમામ્નાય=ધ્વનિસમૂહ કે ધ્વનિ-ઘટકોનો વિચાર અહીં પ્રસ્તુત કરવાનો પ્રયત્ન કરવામાં આવે છે. જેમની માતૃભાષા ગુજરાતી છે અને એ સાથે જેમને આવશ્યક શાળાકીય શિક્ષણ મળ્યું છે તેવાં ગુજરાતીઓ ગમે ત્યાં રહેતાં હોય, એમના કંઠમાંથી સ્વાભાવિક ઉચ્ચારણવાળી ભાષા વ્યક્ત થવાની. જેઓ શાળામાં અભ્યાસ કરી રહ્યાં છે અને જેઓ ગુજરાતનાં નથી તેવાં અન્ય ભારતીય પ્રાંતોનાં વાસી કે વિદેશોમાં વસનારાં એવાં જિજ્ઞાસુ લોકોને ગુજરાતી સ્વાભાવિક ભાષાનો પરિચય મેળવવો હોય તો ગુજરાતી માન્ય ભાષાના વર્ણ-ધ્વનિઓનું સ્વાભાવિક ઉચ્ચારણ, શબ્દોમાં આવતાં ભાર(stress)નાં સ્થાન, વગેરેની સમઝ અનિવાર્ય ગણાય. આવાં લોક લખેલું કે છાપેલું જ વાંચે તો એ સ્વાભાવિક ગુજરાતી ભાષા તો ન જ હોય. વિદેશી ભાષાઓ વિશે આપણે ગુજરાતીઓ ઉચ્ચારણ-શુદ્ધિની સાવધાની રાખિયે છિયે તે જ પ્રમાણે પરપ્રાંતીય અને વિદેશીઓને પણ આકાંક્ષા તો હોય જ, અને આપણાં શીખતાં સંતાનોને પણ આ વિષયમાં સાવધાની રાખવાની રહે જ. આવા શુદ્ધ હેતુથી શબ્દકોશની પ્રસ્તાવનામાં **ધ્વનિવિચાર** આપવાનું મને યોગ્ય લાગ્યું છે.

### માન્ય ધ્વનિઓ :

વર્ણ-ધ્વનિઓના સર્વસામાન્ય બે ભેદ તે **સ્વર** અને **વ્યંજન**. એ જોઇયે :

**સ્વરો** : મુખ-વિવરનાં અમુક અમુક ચોક્કસ સ્થાનોમાંથી આ ધ્વનિઓ ઉત્પન્ન થાય છે. ઉચ્ચારણ-પ્રયત્ન વખતે વાયુનો પ્રવાહ ફેફસાંમાંથી ઉપર બાજુ આગળ વધતાં નાદતંત્રીઓમાં કંપન પામી, કોઈ પણ જાતના અવરોધ વિના કંઠદ્વારમાંથી નીકળી મુખના પોલાણમાં કોઈ અને કોઈ પ્રકારની થતી સ્થિર સ્થિતિ પામતાકને ઉચ્ચારણરૂપે વ્યક્ત થઈ જાય છે. આમાં જિહ્વા કોઈ અને કોઈ કંઠ

તાલુ મૂર્ધા દંત કે ઓષ્ઠ ઇ. સ્થાનોમાં સાક્ષાત્ સ્પર્શ કરતી નથી, ત્યાં ત્યાં સુધી એનો કોઈ અને કોઈ અવયવ લંબાઈ સ્પર્શ કર્યા વિના જ મૂળ સ્થિતિએ આવી જાય છે. વિદ્વાનોએ વિભિન્ન ભાષાઓમાં ઉચ્ચરિત થતા સ્વરોનું માપ નિશ્ચિત કરવા **આઠ મૂળ સ્વર** સ્વીકાર્યા છે. મુખ–વિવરમાં કોઈ સ્વરો આગળના ભાગથી ઉચ્ચરિત થાય છે, તો કોઈ સ્વરો પાછળના ભાગમાંથી ઉચ્ચરિત થતા હોય છે. આ **માનસ્વરો** (cardinal vowels) કહેવાય છે. આમાંના આગળના ભાગથી ઉચ્ચરિત થતા **અગ્ર સ્વર** (front vowels) અને પાછળ ભાગમાંથી ઉચ્ચરિત થતા **પશ્ચ સ્વર** (back vowels) છે. એનો વિવેક આ પ્રમાણે છે :

**અગ્ર સ્વરો** નીચેથી ઉપર જતાં : अ अॅ ए ई

**પશ્ચ સ્વરો** નીચેથી ઉપર જતાં : आ ऑ ओ ऊ

આ માનસ્વરોથી ખસીને નજીકનાં ઉચ્ચારણ પણ ભિન્ન ભિન્ન ભાષાઓમાં વિકસ્યાં છે. ગુજરાતી સ્વરોચ્ચારણોનો વિચાર કરતાં નીચેના દસ પ્રકાર માલુમ પડે છે:

| | અગ્ર સ્વર | મધ્ય સ્વર | પશ્ચ સ્વર |
|---|---|---|---|
| ઉચ્ચસ્થાનીય | ઇ | | ઉ |
| મધ્યસ્થાનીય | એ | | ઓ |
| નિમ્નસ્થાનીય | ઍ | અ | ઑ |
| નિમ્નતરસ્થાનીય | અ' | આ | આ' |

આ દસ સ્વરોચ્ચારણોમાં **અ** અને **અ'** તથા **આ** અને **આ'** એમ એક જ આકાર ધરાવતા બબ્બે સ્વર બતાવવામાં આવ્યા છે, જેમાંના **અ** અને **આ** વિકસેલા મધ્ય સ્વર છે. આ બેઉ સ્વર સદાય અસ્વરિત (unstressed = બલાત્મક ભાર વિના) ઉચ્ચરિત થાય છે, જ્યારે ગુણાત્મક **અ** અને વૃદ્ધ્યાત્મક **આ** સદાય સ્વરિત (stressed – બલાત્મક ભારવાળા) ઉચ્ચરિત થાય છે. આ દસે સ્વરોનાં મુખ-વિવરમાંનાં ઉચ્ચારણ-સ્થાન એક-બીજાનાંથી ભિન્ન છે; તેથી જ એ દસે સ્વતંત્ર સ્વરો છે. મોટા ભાગના આ સ્વર પોતામાં ઉચ્ચારણ-કાલની માત્રા પ્રમાણે પ્રસંગવશાત્ **હ્રસ્વ** અને **દીર્ઘ** ઉચ્ચરિત થાય છે. આ પ્રમાણે :

| | હ્રસ્વ | દીર્ઘ |
|---|---|---|
| ઉચ્ચસ્થાનીય | ઇ | ઈ |
| | ઉ | ઊ |
| મધ્યસ્થાનીય | એઁ | એ |
| | ઓઁ | ઓ |
| નિમ્નસ્થાનીય | ઍ | ઍ |
| | ઑ | ઑ |
| નિમ્નતરસ્થાનીય | અ, અ' | ... |
| | ... | આ, આ' |

## સ્વરોનો ઉચ્ચારણ–સમય :

| અંક | ઉચ્ચારણનો અંક | સ્વર | સમય સેકંડ | પરંપરાની વર્ગણી | શાસ્ત્રીય વર્ગણી |
|---|---|---|---|---|---|
| ૧ | ૭ (સ્વરિત) | આ' | ૦.૨૦૪૯ | દીર્ઘ | દીર્ઘ–પરિમાણ |
| ૨ | ૫ | ઍ | ૦.૧૮૬૧ | ,, | ,, |
| ૩ | ૮ | ઑ | ૦.૧૫૦૯ | ,, | ,, |
| ૪ | ૧ | ઈ | ૦.૧૩૭૨ | ,, | ,, |
| ૫ | ૩ | એ | ૦.૧૩૧૧ | ,, | ,, |
| ૬ | ૧૩ | ઊ | ૦.૧૨૨૭ | ,, | ,, |
| ૭ | ૧૦ | ઓ | ૦.૧૨૦૩ | ,, | ,, |

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| ૮ | ૧૪ (સ્વરિત | અ' | ૦.૦૮૩૨ | હ્રસ્વ | ,, |
| ૯ | ૧૬ (અસ્વરિત) | આ | ... | દીર્ઘ | ,, |
| ૧૦ | ૧૨ | ઉ | ૦.૦૬૨૭ | હ્રસ્વ | ,, |
| ૧૧ | ૧૧ | ઑ | ... | દીર્ઘ | ,, |
| ૧૨ | ૯ (હ્રસ્વ વિવૃત) | ઑ̆ | ... | ,, | ,, |
| ૧૩ | ૧૫ (અસ્વરિત) | અ | ૦.૦૫૧૭ | હ્રસ્વ | ,, |
| ૧૪ | ૨ | ઇ | ૦.૦૪૫૬ | ,, | ,, |
| ૧૫ | ૪ | ઍ | ૦.૦૩૫૬ | દીર્ઘ | ,, |
| ૧૬ | ૬ (હ્રસ્વ વિવૃત) | ઍ̆ | ... | ,, | ,, |

[સાધનાભાવે દીર્ઘ અસ્વરિત–સંવૃત **આ**, હ્રસ્વ સંવૃત **ઑ**, હ્રસ્વ વિવૃત **ઑ̆**, હ્રસ્વ વિવૃત **ઍ̆** આ ચાર સ્વરોનાં માપ મેળવી શકાયાં નથી. અનુભવથી માત્ર એટલું કહી શકાય કે ઉપરના સ્વરથી તે તે સ્વર ઓછો સમય અને નીચેનાથી વધુ સમય લેતો હોય છે.]

સ્વરોના ઉચ્ચારણમાં મુખનું પોલાણ થોડું ઝાઝું ઊઘડતું હોય છે જ, પરંતુ એના પ્રમાણના તફાવતને કારણે એના 'સંવૃત' (પ્રમાણમાં બિડાયેલું લાગતું) અને 'વિવૃત' (પ્રમાણમાં વધુ ખૂલતું) એ પરિસ્થિતિને કારણે સ્વરોના બે પ્રકાર સ્પષ્ટ રીતે તારવી શકાય છે. સ્થાન અને આ ઉચ્ચારણ-પ્રયત્નની દૃષ્ટિએ આ સોળે સ્વર નીચે પ્રમાણે ઉચ્ચારણનો અનુભવ આપે છે :

| | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| ઇ | ઉચ્ચસ્થાનીય | અગ્ર | અગોલિત | સંવૃત | તાલવ્ય | હ્રસ્વ |
| ઈ | ,, | ,, | ,, | ,, | ,, | દીર્ઘ |
| ઉ | ,, | પશ્ચ | ગોલિત | ,, | ઓષ્ઠ્ય | હ્રસ્વ |
| ઊ | ,, | ,, | ,, | ,, | ,, | દીર્ઘ |
| ઍ | મધ્યસ્થાનીય | અગ્ર | અગોલિત | ,, | કંઠ્ય–તાલવ્ય | હ્રસ્વ |
| એ | ,, | ,, | ,, | ,, | ,, | દીર્ઘ |
| ઍ̆ | ,, | ,, | ,, | વિવૃત | ,, | હ્રસ્વ |
| ઍ | ,, | ,, | ,, | ,, | ,, | દીર્ઘ |
| ઑ | નિમ્નસ્થાનીય | પશ્ચ | ગોલિત | સંવૃત | કંઠ્ય-ઓષ્ઠ્ય | હ્રસ્વ |
| ઓ | ,, | ,, | ,, | ,, | ,, | દીર્ઘ |
| ઑ̆ | ,, | ,, | ,, | વિવૃત | ,, | હ્રસ્વ |
| ઑ | ,, | ,, | ,, | ,, | ,, | દીર્ઘ |
| અ | નિમ્નતરસ્થાનીય | મધ્ય | અગોલિત | સંવૃત | કંઠ્ય | હ્રસ્વ |
| અ' | ,, | ,, | ,, | વિવૃત | ,, | ,, |
| આ | ,, | પશ્ચ | ,, | સંવૃત | ,, | દીર્ઘ |
| આ' | ,, | ,, | ,, | વિવૃત | ,, | ,, |

ઉપરની તાલિકા જોવાથી તદ્દન સ્પષ્ટ થશે કે મૌલિક હ્રસ્વ સ્વર તદ્દન ભિન્નતા રાખે છે; છ વધે છે તે હ્રસ્વ – દીર્ઘની દૃષ્ટિએ. આમ ૧૬ સ્વર આજે માન્ય ગુજરાતી ભાષામાં પ્રયોજાય છે. સંસ્કૃત વ્યાકરણની દૃષ્ટિએ અને આ દીર્ઘ માની લેવામાં આવ્યો છે, પરંતુ અને ગમે તેટલો લંબાવિયે તોયે એ અ જ રહેવાનો; એ તો જ્યારે વિવૃતીકરણની પ્રક્રિયા થાય ત્યારે આ નિષ્પન્ન થાય છે; આમ એ જુદો જ ધ્વનિ છે. ગુજરાતી ભાષામાં તો સ્પષ્ટ રીતે **સંવૃત અ આ** અને વિવૃત **અ' આ'** પણ અનુભવાય છે; જેમકે

**સંવૃત અ :** **નગ**'ર કુર'મ ભગ'ર

„ આ : કાળા'શ ખારા'શ ધારા'જો' **તાકા**'ત

વિવૃત અ' : નગ'ર **કર**'મ મગ'ર

„ **આ' :** **કાળા**'શ **ખારા**'શ ધારા'જો' **તાકા**'ત

ગુજરાતી ભાષાની જ નહિ, મોટા ભાગની નવ્ય ભારતીય આર્ય ભાષાઓ અને બોલીઓની એ વિશિષ્ટતા છે કે સ્વરોનું, મોટે ભાગે ઇ–ઉ–**એ–ઍ–ઓ–ઑનું હ્રસ્વ** ઉચ્ચારણ અનુભવાય છે; **પ્રસંગવશાત્** દીર્ઘ ઉચ્ચરિત થાય છે, અને એ મોટે ભાગે ભારવાચક અવ્યય 'જ' અને 'ય' આવે છે ત્યારે; જેમકે '**હરિ**' પણ 'હરી' **જ**,' 'ચાલુ' પણ 'ચાલૂ' જ;' 'જે' પણ 'જે' જ'; 'કરે' પણ 'કરે' જ;' વગેરે

**તત્સમ સ્વર :** આ સોળ સ્વરોચ્ચારણો ઉપરાંત **સંસ્કૃત** તત્સમ શબ્દોના લેખનમાં ગુજરાતી વગેરે નવ્ય ભારતીય આર્ય ભાષાઓએ 'ઋ' **સ્વર** પણ સ્વીકાર્યો છે; **જેમકે** અમૃ'ત કૃપા' પિતૃ'ઓ' ઋષિ' ઋ'ણ વગેરે. 'ઋ'એ આપણે ત્યાં સ્વરોચ્ચારણ સર્વથા ગુમાવ્યું છે. શિષ્ટ કંઠોમાં 'રુ' અને બાકી 'ર' તરીકે જ ઉચ્ચરિત થાય છે.

[નીચે જ્યાં જ્યાં ઉચ્ચારણની દૃષ્ટિએ અનેક વિષયોનાં ઉદાહરણ નોંધવામાં આવશે ત્યાં પ્રચલિત જોડણી સાથોસાથ કૌંસમાં ઉચ્ચરિત સ્વરૂપ નોંધવાની પણ સાવધાની રાખવામાં આવશે.]

ઉપરના સોળ સ્વરોમાંના હ્રસ્વ સ્વર શબ્દની આદિ મધ્ય તેમજ અંત્ય શ્રુતિમાં આવે છે, જ્યારે દીર્ઘ સ્વરો શબ્દાંતે આવતા નથી. અહીં એ પરિસ્થિતિ જોઇયે :

| **ધ્વનિ** | | | **આદિ** | **મધ્ય** | **અંત** |
|---|---|---|---|---|---|
| ૧ | ઇ | : | **શિખા'મ'ણ** | મા'હિતી' | વિનં'**તિ**' |
| ૨ | ઈ | : | ... | ... | **હરિ**' જ |
| ૩ | ઉ | : | ઉપ'ર | મધુ'રું' | ચા'લુ' |
| ૪ | ઊ | : | ... | ... | ચાલુ' જ |
| ૫ | ઍ | : | દેખા'ડ(દૅ-) | ... | જે', વલે' |
| ૬ | એ | : | કે'ટલું' | રમે'લ | વલે' જ |
| ૭ | ઍં | : | બેઠા'ડુ (બૅં-) | ... | કરે'(–રૅં) |
| ૮ | એં | : | બેઠો (બેં-) | ... | કરે'(–રેં) જ |
| ૯ | ઑ | : | **બોલા**'વ(બૉલાવ) | ... | **ગળો**'(–ળૉ) |
| ૧૦ | ઓ | : | છો'કરું' | અ'ણુમો'લું' | ગબો'(–બો) જ |
| ૧૧ | ઑં | : | **મોળા**'શ (મૉંળાશ) | ... | બો'**લો**'(–લૉં) |
| ૧૨ | ઓં | : | **મો**'ળું'(મોંળું) | **કચો**'ળું'(કચોંળું) | બોલો'(–લોં) જ |
| ૧૩ | અ | : | **રમ**'ત | **ક'રવતી**' (–તિ) | વ'**સ્ત્ર** |
| ૧૪ | અ' | : | **વ'સ્ત્ર** | **રમ**'ત | **રામ**' જ |
| ૧૫ | આ | : | કાળા'શ | ... | ... |
| ૧૬ | આ' | : | **કાળા**'શ | **રમા**'તું' | મા'**તા**' |

શબ્દના અંતે દીર્ઘોચ્ચારણ હકીકતે શક્ય જ નથી, કેમકે પછી 'જ' 'ય' જેવું વળગણ આવવું જરૂરી બને છે. દીર્ઘ ઈ–ઊનું ઉચ્ચારણ સર્વથા શક્ય નથી. સંવૃત 'અ' એ રીતે અંતે નથી.

**લઘુપ્રયત્ન સ્વરો : સંધિસ્વરો કે સ્વરયુગ્મો :**

સ્વરોનાં હ્રસ્વ–દીર્ઘ ઉચ્ચારણોની પાછળ જઈ તે તે સ્વરની તદ્દન અસ્વરિત દશામાં પૂર્વના સ્વર સાથેની સંધિસ્વરાત્મક પરિસ્થિતિ ઊભી થાય છે; જેવી કે

અઇ (અઈ) : કંઈ, ગઈ જઈ થઈ, હઈશ દઈશ થઈશ (ઉચ્ચારણ 'ઍ')

અઉ : જઉં થઉં લઉં દઉં (ઉચ્ચારણ 'ઑ')

આઇ (આઈ): જમાઈ લડાઈ ચડાઈ બાઈ ભાઈ, ગાઈ સમાઈ, કાંઈ, મૂંઝાઈશ (ઉચ્ચારણ 'આ'ઇ')

આએ : ગાયેલું સમાયેલું માયેલું, ઘોડાએ બાળાએ (ઉચ્ચારણ 'આ'ઍ')

આઓ : જાઓ ગાઓ થાઓ સમાઓ કમાઓ (ઉચ્ચારણ 'આ'ઑ')

ઇઇ (ઈઈ) : પીઈ ખાઈ (ઉચ્ચારણ 'ઇ'ઇ')

ઉઇ(ઉઈ,ઊઈ): લુઈ સૂઈ મૂઈ ફૂઈ જૂઈ (ઉચ્ચારણ 'ઉ'ઇ')

એઇ(એઈ,એય): એય (ઉચ્ચારણ 'ઍ'ઇ')

એઉ : એઉ (ઉચ્ચારણ 'ઍ'ઉ')

એઓ : તેઓ જેઓ એઓ (ઉચ્ચારણ 'ઍ'ઑ')

ઓઇ(ઓઈ) : કોઈ, કંદોઈ ફોઈ સોઈ જનોઈ, રોઈ ધોઈ જોઈ, જોઈશ હોઈશ રોઈશ, જોઈશું હોઈશું રોઈશું, જોઈએ, (ઉચ્ચારણ ઑ'ઇ')

ઓઉ : જોઉં રોઉં સોઉં ખોઉં હોઉં (ઉચ્ચારણ 'ઑ'ઉ')

ઓએ : ધોએ જળોએ સોએ (ઉચ્ચારણ 'ઑ'ઍ')

[નરસિંહરાવે જેને લઘુપ્રયત્ન હશ્રુતિ કહી છે, પણ વસ્તુસ્થિતિએ તો જ્યાં સ્વર મહાપ્રાણિત છે — મર્મર (murmur) ધ્વનિ જ છે, ત્યાં જોડણીમાં હ જુદો બતાવવામાં આવતો હોય છે ત્યાં સર્વત્ર આ સંધિસ્વરાત્મક સ્થિતિ છે. સગવડ ખાતર અહીં એવાં ઉદાહરણ સમઝવા ( : ) વિસર્ગનો ઉપયોગ કરું છું :

અહીં — ઍઃ, જહીં — જૅઃ, તહીં — તૅઃ, કહીં — કૅઃ, દહીં — દૅઃ, નહિ–નહીં–નૅઃ, કહી—કૅઃ, રહી—રૅઃ, વહી—વૅઃ, સહી—સૅઃ, કહું—કૉઃ, સહું—સૉઃ, રહું—રૉઃ, વહુ–વૌઃ, ટહુકો–ટૌઃકો, મહુડો–મૌઃડો, બહુ–બૌઃ, સાહી–સાઃઇ, વાહી–વાઃઇ, માંહીં–માંઃઇં, ચાઃહીએ–ચાઃઇયે, ચાહીશ–ચાઃઇશ, નાહીશ–નાઃઇશ, સાહું–સાઃઉં, વાહું –વાઃઉં, નાહું – નાઃઉં, ચાહું–ચાઃઉં, ચાહે–ચાઃઍ, ચાહેલું – ચાઃયૅલું, ચાહો–ચાઃઑ, નાહો–નાઃઑ, સાહો–સાઃઑ, મોહી–મૉઃઇ, લોહી–લૉઃઇ, દોહી–દૉઃઇ, મોહીશ–મૉઃઇશ, મોહીશું–મૉઃઇશું, મોહું–મૉઃઉં, લોહું –લૉઃઉં, દોહું–દૉઃઉં, મોહે–મૉઃઍ, સોહે–સૉઃઍ, મોહેલું–મૉઃયૅલું, મોહો–મૉઃઑ વગેરે]

આ બધાં ઉદાહરણોમાં પૂર્વ સ્વરની જ પ્રધાનતા છે અને એ બલથી ઉચ્ચરિત થાય છે, અને ઉત્તર સ્વર એને સર્વાંશે અધીન બની જાય છે. આમ આ સ્વરો સંપૂર્ણાંશે **સંધિસ્વરો** બની રહે છે, દેખાવમાં **સ્વરયુગ્મો** માત્ર લાગે છે. જોડણીમાં જ્યાં જ્યાં 'ઐ ઔ' સ્વીકારવામાં આવ્યા છે ત્યાં સર્વત્ર 'અ+ઇ' 'અ+ઉ' એવી જ પરિસ્થિતિ છે અને પૂર્વ સ્વરના પ્રાધાન્યે જ એ સંખ્યાત્મક ઉચ્ચરિત થાય છે.

અસ્વરિત (unstressed) ઇકાર પછી કોઈ પણ સ્વર આવતાં આપણે જોડણીમાં એ સ્વરમાં યશ્રુતિ સ્વીકારી હોય કે ન હોય, પણ એવા ઇકારની પૂર્વ શ્રુતિ બલાત્મક સ્વરૂપમાં હોય છે અને તેથી આવા બધા જ જ સંયોગોમાં એ 'ઇ' લઘુપ્રયત્ન જ હોય છે; જેમકે રૂપિયો–રુ'પિયૉ' કડિયો–ક'ડિયૉ', રમીએ–ર'મિયૅ', નમીએ–ન'મિયૅ' વગેરે અનેક

**લઘુપ્રયત્ન દ્રુત કે શાંત અકાર :**

રા'મ, દો'કડો'(–ડૅ઼ા), ગુ'જરા'ત, અ'મદા'વા'દ, ધ'રતી'(–તિ) વગેરે હજારો શબ્દોમાં અકાર-

વાળી જોડણી કરિયે છિયે. સ્વ. નરસિંહરાવે ગુજરાતી-ભાષાભાષાઓની મુલાયમ ઉચ્ચારણ-પદ્ધતિને પરિણામે આવા અકારને અડધી માત્રાથી પણ ઓછો સમય લેતો સ્વીકારી 'લઘુપ્રયત્ન' કહેલો, સ્વ. કેશવ હ. ધ્રુવે એને 'દ્રુત' કહેલો, જ્યારે સ્વ. કમળાશંકર ત્રિવેદીએ 'શાંત' (mute) કહેલો. અદ્યતન ભાષાવિજ્ઞાનની દૃષ્ટિએ ગુજરાતી ભાષામાં આવા અકારનું અસ્તિત્વ નથી; બોલનારાંઓમાં બલાત્મક સ્વરભારની પ્રબળતા હોઈ એનું અસ્તિત્વ પૂરેપૂરું જોખમાતું અનુભવાય છે. આપણે જોડણીમાં હંમેશાં એને જાળવી રાખવાનો જ પ્રઘાત સ્વીકાર્યો છે. એને માટે ભાષામાં પ્રવર્તતો 'બલાત્મક ભાર' કિંવા 'બલાઘાત' (stress accent યાતો force)નો સિદ્ધાંત નિયામક છે. [આ વિશે આપણાં વ્યાકરણોમાં તેમજ ભાષાશાસ્ત્રીય ચર્ચાઓમાં લગભગ ઉપેક્ષા થઈ છે; ક્વચિત્ વિચારણા થઈ છે તો એ એના ઊંડાણમાં પ્રવેશ કર્યા સિવાય જ.] આપણે માટે જોડણીમાં સ્વીકારેલા આવા અકારનું સ્થાન સમઝી લેવું ખૂબ જરૂરી છે. મારા તરફથી સરળ નિયમો તારવવામાં આવ્યા છે તે અહીં ખૂબ જ ઉપયોગી નીવડશે :

૧. જેને વ્યંજનથી શરૂ થતા વિભક્તિના, કાળના તેમ નામિક કે આખ્યાતિક પ્રત્યયો અને અંત્યગો લાગ્યા છે કે નથી લાગ્યા તેવા શબ્દનો એકલા વ્યંજનમાં આવેલો 'અ'; જેમકે ઘ'ર, ઘ'ર–વ'ટ, ઝીણ–વટ(ઝિ'ણવ'ટ) જ'ન–વ'ટ, દુધ દુ'ધ), દૂધ–વાળો (દુ'ધવા'ળો'); બા'પ બાપડો (બા'પડૅા); પા'ટ, પાટલો (પા'ટલૉ'), ક'ર, કરતું', કરશે (ક'રશૈં'), કર–'ના'ર, ક'રવું', ભ'ણ, ભ'ણ–ત'ર, ભ'ણવું'; ગા'મ, ગા'મને' (–નૈં), ગા'મનું', ગા'મમાં', કમાડ (કમા'ડ્), તણ'ખલું'; કોયલ (કોય'લ), કોયલ–ડી (કૌય'લડિ'); સ'ગવ'ડ(–ડ્) અ'ગ–વ'ડ(–ડ્) વગેરે

**અપવાદ:** આવો કોઈ પ્રત્યય કે અંત્યગ પોતે જ એકવ્યંજની હોય અને આવો અકાર લખાતો હોય તો પૂર્વનો અકાર પૂર્ણપ્રયત્ન થઈ જાય છે; જેમકે મોટ'પ, મોટ'મ, કડપ (કડ્પ), રમ'ત, નાન'મ, ઊણપ (ઉણ'પ), ગમ'ત, બેલડ (બૅલ'ડ) વગેરે

આમાં સિદ્ધાંત એ રહેલો છે કે અંતે સંયુક્ત વ્યંજનો ન હોય તો અંત્ય શ્રુતિમાં આવો અકાર લખાય છે. આ જ કારણે 'જ' 'ય' એ અવ્યયો પૂર્વે શબ્દમાં અકાર પૂર્ણપ્રયત્ન ઉચ્ચરિત થાય છે; જેમકે વા'ત, પણ વા'ત' જ, વા'ત' ય.

૨. સામાસિક ન હોય તેવા અસલ શબ્દ કે સાધિત શબ્દમાં અંતે વ્યંજનમાં આવો અકાર કે એકલા 'ઇ'–'ઉ' ન હોય તેવી અન્ય શ્રુતિની પૂર્વે આવો અકાર સ્વીકારવામાં આવે છે; જેમકે મા'ણસું', કરમો (ક'રમૌ'), છા'પરું', આ'પણું', સાણસી (સા'ણશિ'), કણબી (ક'ણબિ'), સ'ઘળું'. મૂળ શબ્દો મા'ણસ', ઊતર(ઉત'ર), વણ'સ, ઊકળ(ઉક'ળ) વગેરે ઉપરથી મા'ણસો'(–સૌ), ઊતરે (ઉ'તરૈં'), વ'ણસે(–શૈં), ઊકળે (ઉ'કળૈં') વગેરે

**સૂચના:** આવી રીતે સધાયેલ શબ્દોમાં ફરી સ્વરાદિ પ્રત્યય લાગતાં એવો અકાર પૂર્ણપ્રયત્ન ઉચ્ચરિત થાય છે; જેમકે બેલડી(બૅ'લડિ'), પણ બેલડીઓ (બૅલ'ડ્યો'), ચોપડી (ચૉ'પડિ'), પણ (ચૌપ'ડ્યૌ') વગેરે

૩. (અ) સામાસિક ન હોય તેવા ચાર શ્રુતિવાળા લખાતા શબ્દોમાં જો આવો અકાર અથવા એકલા 'ઇ'–'ઉ' હોય અને ઉપાંત્ય શ્રુતિની પહેલાંની શ્રુતિમાં (શરૂથી ગણતાં બીજી શ્રુતિમાં) અકાર લખાતો હોય તે; જેમકે ગુ'જરા'ત, સરણાઈ (સ'રણા'ઇ), અ'ડબા'ઉ, ચ'ળવ'ળ વગેરે

(આ) એવા શબ્દોમાં જો શબ્દને અંતે આવો અકાર અને એકલા 'ઇ'–'ઉ' ન હોય અને ઉપાંત્ય–શ્રુતિમાં અકાર લખાતો હોય તો એ; જેમકે ઉપરણો (ઉપ'રણૌ'), ઉગ'મ'ણું', છમ'કલું', રમ'કડું'(–ડ્) વગેરે

૪. સામાસિક શબ્દોમાં પ્રત્યેક શબ્દને અલગ ગણી આવો અકાર નિયમ ૧ મુજબ સ્વીકારાય છે; જેમકે ત'ળપદું', બહાર–વટું (બાઃ'રવટું'), ચા'રગણું', જીવ–રખું (જિ'વરખું') વગેરે. આ રીતે ચો–ગણું(ચૌ'–ગણું')ચો–પગું(ચૌ'–પગું') વગેરેમાં વચ્ચેનો અકાર પૂર્ણપ્રયત્ન છે.

**અપવાદ :** જે સામાસિક શબ્દોમાં ઉત્તર પદનો શબ્દ મૂળની પ્રકૃતિનો ખ્યાલ ન રહે તેવી સ્થિતિમાં આવી ગયો હોય ત્યાં નિયમ **૨** અને ૩(આ)ની સ્થિતિ પ્રવર્તે છે; જેમકે ચોપડી (ચો'પડિ'), અ'મણું', ત્ર'મણું', અંગરખું', પગ'રખું'; એને લીધે 'ત'ળપદું''નું ક્વચિત 'તળ'પદું'' પણ બોલાય છે.

૫. સામાસિક કે સામાસિક ન હોય તેવા ચારથી વધુ શ્રુતિવાળા લખાતા શબ્દોમાં છેલ્લી ત્રણ શ્રુતિઓના વિષયમાં નિયમ **૨** પ્રમાણે અને પ્રથમ શ્રુતિ પછીની શ્રુતિઓમાં નિયમ ૩ પ્રમાણે અકાર એ પ્રકારનો લખવાનો હોય છે; જેમકે ભુ'**લ**-ભુલા'**મ**ણી'(–ણિ), સ'**ળ**-વળા'**ટ**', ક'**મ**તાકા'**ત**', રા'**મ**ના'**મ**, **ધડ**ધડિયું (ધ'ડધ'ડિયું'), સ'**ત**ત્રા'દિયું', ખુ'**શ**–મિજા'**જ**, જા'જ'**ર**મા'**ન**, ઊથલપાથલ (ઉથ'લ–પા'થ'લ) વગેરે

અંત્ય વ્યંજનો સંયુક્ત હોય તો અકાર સર્વથા અસ્વરિત પૂર્ણપ્રયત્ન જ હોય છે; જેમકે વ'સ્ત્ર શા'સ્ત્ર ક'ર્મ ધ'ર્મ ચુ'સ્ત સુ'સ્ત મ'સ્ત વગેરે અનેક શબ્દ

**બલાત્મક ભાર કે બલાઘાતનાં સ્થાન:** ઉપર આપેલી પ્રક્રિયામાં 'અ' વિશેની ચોખવટથી એક વસ્તુ તરી આવેલી જણાશે કે કોઈ પણ સંયોગોમાં 'અ' જ્યાંસુધી લઘુપ્રયત્ન–દ્રુત–શાંત હોય છે ત્યાંસુધી ઉચ્ચારણમાં પોતામાં ભાર=વજન નિભાવી શકતો નથી, એની પૂર્વની યા એના પછી પણ કોઈ શ્રુતિ હોય તો પછીની એ શ્રુતિ ઉપર વજન રહે છે. બીજી રીતે કહિયે તો જે શ્રુતિ ઉપર બલાત્મક ભાર (stress) આવેલો હોય છે તે શ્રુતિ પછીની યા બલાત્મક ભારવાળી શ્રુતિ અંત્ય હોય તો એની પૂર્વની શ્રુતિમાંનો 'અ' સામાન્ય રીતે લઘુ-પ્રયત્ન–દ્રુત–શાંત હોય છે. (અપવાદ વિશે ચર્ચા ઉપર **૧** અને **૪** માં આવી ગઈ છે.) આ બલાત્મક ભાર શ્રુતિઓના પ્રમાણમાં એક જ શ્રુતિ ઉપર અથવા એકથી વધુ શ્રુતિ ઉપર હોય છે ત્યારે શ્રુતિ-ઓના ક્રમે પ્રાથમિક દ્વૈતીયિક તાર્તીયિક ચાતુર્થિક વગેરે એનાં સ્થાન ગણાય છે.

ગુજરાતી ભાષા બોલવાનો ઝોક જોતાં એકથી વધુ–શ્રુતિવાળા શબ્દોમાં સામાન્ય રીતે આદિ શ્રુતિ ઉપર ભાર હોય છે, પણ એવા શબ્દ છે કે જેમાં આદિ શ્રુતિ ઉપર ભાર હોવાને બદલે પછીની શ્રુતિમાં ભાર હોય છે. પ્રત્યયો–અંત્યગો વગેરે લાગતાં ભારનાં સ્થાન બદલાતાં પણ હોય છે એ ઉપર લઘુપ્રયત્ન–દ્રુત–શાંત 'અ'ના નિયમોમાં જોવામાં આવ્યું પણ છે. [ આ બલાત્મક ભાર આપણી જીવતી ભાષામાં ક્યાં છે એના નિયમ બતાવતાં જ્યાં જ્યાં બલાત્મક ભાર છે ત્યાં ત્યાં ( ' ) ભાર કે વજન (stress)ના ચિહ્ન તરીકે પ્રયોજવામાં આવ્યો છે અને આવશે. ઉપર લઘુપ્રયત્ન સ્વરોની પૂર્વે એ ચિહ્ન એ જ હેતુથી વપરાયેલું છે.]

આ ભાર ગુજરાતી ભાષામાં નીચે મુજબ પ્રયોજાતો જોવામાં આવે છે :

૧. એક–શ્રુતિવાળા શબ્દોમાંનો સ્વર સદા ભાર-વાળો હોય છે; જેમકે શું હું તું ક્યાં જ્યાં ત્યાં એ તે જે કે જો કહો(=કોઃ) રહો(=રોઃ) કહે(=કેઃ) રહે(=રેઃ) બી જૂ છૂ ગૂ વગેરે. (ઉચ્ચારણમાં આ બધા સ્વર એકમાત્રાત્મક હ્રસ્વ છે.)

**અપવાદ :** માત્ર 'જ' અને 'ય' એ બે વળ-ગણ એવાં છે કે એ જ્યાં જ્યાં પ્રયોજાય છે ત્યાં પોતા પર ભાર ધારણ ન કરતાં લઘુપ્રયત્ન –દ્રુત–શાંત 'અ'વાળા રહી પૂર્વની શ્રુતિ ઉપર જ ભાર મૂકે છે. (જુઓ આ પહેલાં **૧** માંનું વિવરણ.)

૨. લેખનમાં સ્વીકારાયેલા એકથી વધુ–શ્રુતિવાળા શબ્દોમાં સંયુક્ત વ્યંજનોની પૂર્વની શ્રુતિ ઉપર ભાર હોય છે. (નીચેના નિયમોમાં આવશે તે પ્રમાણે પછી દ્વૈતીયિક તાર્તીયિક વગેરે સ્થાનો પર એવો બલાત્મક ભાર હોઈ શકે); જેમકે અ'ચ્છું' ક'ચ્છો' સુ'ખ્ખાં' અ'ખ્ખ'ર અ'ચ્છે'ર મ'ચ્છ'ર પ'થ્થ'ર ક'ચ્ચ'ર–ઘા'ણ વગેરે

**અપવાદ :** ગુજરાતી ભાષાની લાક્ષણિકતા પ્રમાણે, સ્વરિત શ્રુતિમાં લઘુપ્રયત્ન 'ય' હોય તેવા સંયુક્ત વ્યંજનોની પૂર્વની શ્રુતિમાં 'આ–એ–ઓ' સિવાયનો સ્વર હોય તો એના ઉપર ભાર હોતો નથી; જેમકે કર્યું'' મૂક્યો' દીસ્યું'

વગેરે. (આવી અસ્વરિત શ્રુતિઓ સદા હ્રસ્વ જ ઉચ્ચરિત થાય છે; મુકર્યાં–દિસ્યું)

'આ–એ–ઓ' હોય તો બંને શ્રુતિ ઉપર ભાર રહે છે; જેમકે મા'ર્યું' ચા'લ્યો' ખેં'ચ્યું' વે'ચ્યું' થો'ભ્યું' નાં'ખ્યું' વગેરે

૩(અ). લેખનમાં સ્વીકારાયેલા બે શ્રુતિવાળા શબ્દોમાં જો અંતે લઘુપ્રયત્ન–દ્રુત–શાંત 'અ' (ક્વચિત્ લઘુપ્રયત્ન 'ય' હોય તેવા સંયુક્ત વ્યંજન ધરાવતો પણ) કે અનુનાસિક–અનનુનાસિક 'ઇ–ઉ' (આવા 'ઇ–ઉ' પોતે લઘુપ્રયત્ન હોય છે) હોય તો ઉપાંત્ય શ્રુતિ ઉપર ભાર હોય છે; જેમકે વા'ત રા'ત(=રાત્ય) ગ'ત (=ગત્ય) ખા'ર ભૂ'લ(=ભુલ્ય) ચૂ'લ(=ચુલ્ય) ઈ'સ વૅ'ત ને'મ જા'ય ખા'ય હો'ય સો'ઈ રો'ઈ વા'ઈ રા'ઈ કાં'ઈ કો'ઈ ગ'ઈ થ'ઈ જ'ઈ ગા'ઉ બા'ઉ જા'ઉં થા'ઉં મા'ઉ ('જાય'. થી 'માઉ' સુધી બેઉ શ્રુતિઓનું એકસંધિસ્વરાત્મક ઉચ્ચારણ); મ'ન ત'ન બ'ન હ'સ (હસ્ય) વ'સ (વસ્ય) વગેરે

(આ) એવા શબ્દોમાં જો અંતે લઘુપ્રયત્ન–દ્રુત–શાંત 'અ' કે અનુનાસિક–અનનુનાસિક 'ઇ–ઉ' સિવાયનો સ્વર હોય, તેમ ઉપાંત્ય શ્રુતિમાં 'આ–એ–ઓ' સિવાયનો સ્વર હોય તો અંત્ય શ્રુતિ ઉપર ભાર હોય છે; અને જો ઉપાંત્ય શ્રુતિમાં 'આ–એ–ઓ' હોય તો એ 'આ–એ–ઓ' ઉપર પ્રાથમિક બલાત્મક ભાર અને પછીની શ્રુતિ ઉપર દ્વૈતીયિક બલાત્મક ભાર હોય છે; જીતું' જીવે' સુખી' લગી' કરી' વસી' વસે' હશે' હશો' જુએ' ધુઓ' સૂઓ' સૂતાં' પીએ' પીતું' તને' મને' ઘડો' વડે' ઘણું'; બંને ઉપર વા'ડો' સા'રું' વા'રું' તે'ણે' તે'ડું' મે'જે' બો'લી' વગેરે. (આ શબ્દોમાં અસ્વરિત પ્રથમ શ્રુતિ હ્રસ્વ જ ઉચ્ચરિત થાય છે, લેખનમાં દીર્ઘ લખાતી હોય તોપણ).

**નોંધ:** અવ્યયરૂપ કૃદંતનો જે 'ઈ' પ્રત્યય ગુજરાતીમાં ઉચ્ચારણમાં હ્રસ્વ ઊતરી આવ્યો છે તે ધરાવતાં દ્વિશ્રુતિ રૂપો પછી વાક્યમાં સંયુક્ત ક્રિયાપદ તરીકે જો અન્ય ક્રિયાપદનો પ્રયોગ હોય છે અને 'ઇ'વાળી શ્રુતિની પૂર્વ શ્રુતિમાં અસ્વરિત 'અ–ઇ–ઉ' હોય કે સ્વરિત 'આ–એ–ઓ' હોય તોયે આખા શબ્દ ઉપરથી ભાર ખસી પેલા સંયુક્ત ક્રિયાપદ ઉપર ચાલ્યો જાય છે. 'કરી ભેડયો'' 'હસી પડચો'' પણ જો 'ને' ઉમેરાયો હોય અને એ ક્રિયા ઉપર ભાર દઈ વિચાર વ્યક્ત કરવાનો હોય તો જ 'ઈ' દીર્ઘકલ્પ બની પોતાના ઉપર પ્રાથમિક (કે જરૂર પડતાં દ્વૈતીયિક) ભાર લે છે; જેમકે કરી'ને હસી'ને વગેરે. આ પરિસ્થિતિમાં એકલા 'ઇ'ની પૂર્વે 'અ–આ–ઉ–એ–ઓ' હોય છે તો 'ઇ' એ સ્વરોની સાથે સંધિસ્વરાત્મક જ ઉચ્ચરિત થાય છે; જેમકે જોઈને સૂઈને જઈને હોઈને લઈને વગેરે.

(ઇ) વિભક્તિ અને કાળના, તેમજ કૃત્ કે તદ્ધિત પ્રત્યયો, અને અંત્યગો લાગતાં બે–શ્રુતિવાળા લખાતા શબ્દોમાં (૩–આ) પ્રમાણે ભાર અબાધિત ત્યારે જ રહે છે કે જ્યારે એવા પ્રત્યય કે અંત્યગ વ્યંજનાદિ હોય. એવા પ્રત્યયમાં કે અંત્યગમાં એક કરતાં વધારે શ્રુતિ હોય અને એમાં અંતે લઘુપ્રયત્ન–દ્રુત–શાંત 'અ' કે એકલા 'ઇ–ઉ' હોય તો એ 'અ–ઇ–ઉ' પૂર્વની શ્રુતિ ઉપર દ્વૈતીયિક કે તાર્તીયિક, જે પ્રમાણે આવતો હોય તે પ્રમાણે, બલાત્મક ભાર હોય છે. જો પ્રત્યયો કે અંત્યગો સ્વરાદિ હોય છે તો મૂળ શબ્દમાં બલાત્મક ભાર ખસી શબ્દના અંત્ય સ્વર સાથે ભળેલા પ્રત્યય કે અંત્યગના આદિ સ્વર ઉપર આવી રહે છે. દરેક પ્રકારનાં ઉદાહરણ આ પ્રમાણે છે: બા'પ, બા'પલો' બાપ'લિયો'; પા'ટ પા'ટલી' પા'ટ'લીએ'; મીઠું' મીઠ'પ મીઠા'ઈઓ'; આ'ઘું' આઘે'રું'; ક'ર ક'ર-ના'ર, ક'ર-ના'રો' કરા'વ-ના'રો'.

૪. લેખનમાં સ્વીકારાયેલા ત્રણ–શ્રુતિવાળા શબ્દોમાં પ્રાથમિક બલાત્મક ભાર સામાન્ય રીતે આદિ શ્રુતિ ઉપર અને દ્વૈતીયિક ભાર અંત્ય શ્રુતિ ઉપર હોય છે; જેમકે કૂ'તરું' દી'કરો' છો'કરી'; પરંતુ જો અંત્ય શ્રુતિમાં લઘુપ્રયત્ન–દ્રુત–શાંત 'અ' કે એકલા 'ઇ–ઉ' હોય તો દ્વૈતીયિક સ્વરભાર ઉપાંત્ય શ્રુતિ ઉપર હોય છે; જેમકે મા'ણ'સ ફા'ન'સ, જનો'ઈ ડુબા'ઉ વગેરે. આ

પરિસ્થિતિમાં આદિ શ્રુતિમાં 'અ–ઇ–ઉ' હોય તો એના ઉપર ભાર રહેવાને બદલે પ્રાથમિક ભાર બીજી શ્રુતિમાં હોય છે; જેમકે ઉતા'ર કમા'ડ રત'ન જત'ન પીત'ળ ભિત'ર શ્રેક'લ વગેરે. વળી આદિ શ્રુતિમાં 'એ–ઓ' હોય અને મધ્ય શ્રુતિમાં 'આ' હોય તો આદિ શ્રુતિ અસ્વરિત હ્રસ્વ ઉચ્ચરિત થાય છે અને પ્રાથમિક બલાત્મક ભાર બીજી શ્રુતિમાંના 'આ' ઉપર આવી રહે છે; જેમકે દેખા'ડ દેખા'વ બોલા'ણુ બોલા'વ. આ સંયોગોમાં શબ્દને અંતે લઘુપ્રયત્ન–દ્રુત-શાંત 'અ' કે એકલા 'ઇ–ઉ' સિવાયના સ્વર હોય તો પ્રાથમિક બલાત્મક ભાર બીજી શ્રુતિ ઉપર અને દ્વૈતીયિક ભાર છેલ્લી શ્રુતિ ઉપર હોય છે; જેમકે દિલા'સો' કુંવા'રું' ગધે'ડું' કિના'રો' કિના'રી' સુંવા'ળું' મૂંઝા'રો' વગેરે

**નોંધ:** આ નિયમ પ્રમાણે સાધિત શબ્દોમાં, જેમાં 'આ' ન હોય તે, આદિ શ્રુતિ હ્રસ્વ સ્વરૂપે જ ઉચ્ચરિત થતી હોય છે, પછી એના ઉપર બલાત્મક ભાર હોય કે ન હોય.

૫. ચાર અને ચારથી વધુ–શ્રુતિવાળા તરીકે લેખનમાં સ્વીકારાયેલા શબ્દોમાં આદિ અને અંત બાજુથી ઉપરના નિયમોનું પાલન થતાં લઘુપ્રયત્ન–દ્રુત-શાંત 'અ'ની પહેલાંની શ્રુતિઓ ઉપર ભાર હોય છે, અને શબ્દના આદિથી માંડી જ્યાં જ્યાં ભાર હોય ત્યાં ત્યાં પ્રાથમિક દ્વૈતીયિક તાર્તીયિક પ્રમાણે એ ગણાય; જેમકે ગુ'જરા'ત ગુ'જરા'તનું ગુ'જરા'તીઓ'; કિ'લકિલા'ટ કિ'લકિલા'ટિયું' ત'ળપ'દિયું'; ઘોર'ખો'દિયું' બહા'રવ'ટિયો'(=બાઃ'રવ'ટિયોં') વગેરે

બલાત્મક ભાર નિશ્ચિત કરવામાં લઘુપ્રયત્ન-દ્રુત–શાંત 'અ' મુખ્ય ભાગ ભજવે છે. વસ્તુસ્થિતિએ તો આ બલાત્મક ભારને લીધે જ પછીનો 'અ' લઘુપ્રયત્ન–દ્રુત-શાંત થાય છે. શબ્દના બંધારણમાં લક્ષ્ય કરવા જેવું છે તે તો એ કે વ્યંજનાદિ પ્રત્યયો અને અંત્યગો શબ્દોમાંના ભારને અબાધિત રાખે છે, જ્યારે સ્વરાદિ પ્રત્યયો આવતાં બલાત્મક ભાર અબાધિત રહે પણ ખરો ને જરૂર પ્રમાણે બદલે પણ ખરો. ઉપરાંત બીજું એ કે બલાત્મક–ભારવાળા હોય કે બલાત્મક ભાર વિનાના હોય તેવા, સંબોધન વિભક્તિથી ઇતર અવસ્થામાં, અનુનાસિક કે અનનુનાસિક 'ઇ–ઈ–ઉ–ઊ' હ્રસ્વ જ ઉચ્ચરિત થાય છે; ચાલુ 'એ–ઓ' અને 'ઍ–ઑ' અસ્વરિત દશામાં તેમજ અંતે હ્રસ્વ જ ઉચ્ચરિત થાય છે; આવા સંયોગોમાં અસ્વરિત 'આ'નો 'અ' થઈ જાય છે. ગુજરાતી ભાષામાં ખરો વૃદ્ધિસ્વર માત્ર 'આ' છે અને થોડા જ અપવાદે એ સામાન્ય રીતે પોતા ઉપર બલાત્મક ભાર જાળવી રાખે છે. અપવાદ એટલો જ કે ત્રિશ્રુતિ શબ્દોમાં પહેલી અને બીજી શ્રુતિ એમ બેઉ શ્રુતિમાં 'આ' હોય તો આ ભાર બીજી શ્રુતિના 'આ' ઉપર હોય છે; જેમકે કાળા'શ, વગેરે. (રતા'શ અને મરા'ય વગેરેની જેમ આદિ શ્રુતિ હ્રસ્વ અસ્વરિત નથી બનતી.) સંબોધન વિભક્તિમાં છેલ્લી બાજુના જે સ્વર ઉપર ભાર હોય છે તે સ્વર પ્લુત ઉચ્ચરિત થાય છે.

**તત્સમ શબ્દોમાં બલાત્મક ભાર:** ગુજરાતી ભાષામાં સંસ્કૃત અરબી ફારસી અંગ્રેજી વગેરે ભાષાઓના તત્સમ શબ્દોની આયાત થયેલી છે. એને શુદ્ધ **ઉછીના** શબ્દ ગણી એની જોડણી મૂળ પ્રમાણે કરવાનો પ્રઘાત છે, પરંતુ એ શબ્દોનું બલાત્મક ભારનું ધોરણ તો ગુજરાતી ગળામાં, ઉપર તળપદા ગુજરાતી શબ્દોનું જે જાતનું જોવામાં આવ્યું છે તે જ જાતનું છે, લઘુપ્રયત્ન–દ્રુત–શાંત 'અ' વગેરેના વિષયમાં પણ તેનું તે જ ધોરણ છે. સંસ્કૃતમાં 'મત–ભેદ' શબ્દમાં 'ત–દ'માં અકાર પૂર્ણપ્રયત્ન છતાં ગુજરાતીમાં એ લઘુપ્રયત્ન–દ્રુત–શાંત છે અને પૂર્વના સ્વર ઉપર ભાર છે. આને કારણે સંસ્કૃત અરબી ફારસી અંગ્રેજી વગેરેમાં વ્યંજનાંત શબ્દો હોય છે તેમાંનું અંત્ય ઉચ્ચારણ ગુજરાતીમાં લઘુપ્રયત્ન–દ્રુત-શાંત 'અ'-કારવાળું છે, એથી કરી જોડણીમાં પણ એમાં અકાર ઉમેરી લેવામાં આવે છે; જેમકે વિદ્વાન ભગવાન જગત ધનુષ પેન્સિલ રોમન કૉન્ટ્રૅક્ટર ઇમ્પીરિયલ વગેરે. અરબી ફારસીમાં તો એ ઉપરાંત આદિ વગેરે શ્રુતિ પછી સંયુક્ત વ્યંજન હોય તો એમાંના પહેલા વ્યંજનને છૂટો પાડી એમાં અકાર ઉમેરી લેવામાં આવે છે, જે ઉચ્ચારણે

લઘુપ્રયત્ન–દ્રુત–શાંત હોય છે; જેમકે અ'કબ'ર અ'બ્બા'ર અ'ફલા'તૂન અ'બલ'ક અ'રજી અ'શરફી' આ'બકા'રી' આ'સમા'ની' આ'બરૂ' ક'સ-ર'ત કા'રકુ'ન કુ'દર'ત—કુ'દરતી' વગેરે

બલાત્મક ભાર પણ તેથી કરીને લઘુપ્રયત્ન–દ્રુત–શાંત અકારની પૂર્વે શ્રુતિમાં પ્રાથમિક અને શબ્દ વધુ–શ્રુતિવાળો હોય તો દ્વૈતીયિક વગેરે ગુજરાતી અંત્ય પ્રકારે પછી પછીનાં સ્વરિત સ્થાનો ઉપર હોય છે. 'ઇ'–'ઉ' ભલે દીર્ઘ સ્વરૂપે પણ લેખનમાં સ્વીકારાયા હોય તોયે આ બધી ભાષાઓમાંથી આવતાં નિરપવાદ હ્રસ્વ ઉચ્ચરિત થાય છે.

**આરોહાવરોહાત્મક કે સાંગીતિક સ્વર-ભાર કિંવા સ્વરલહરી :** આ કેવળ વાક્યનો વિષય છે. વક્તા જુદા જુદા ભાવ બતાવવા વાક્ય-માંના ભિન્ન ભિન્ન સ્વરોને જરૂર પડતાં ઊંચેથી, ક્વચિત્ નીચેથી, અને કેટલાક સ્વરોને બંનેની મધ્યમાં ઉચ્ચરિત કરતો હોય છે. સંસ્કૃત વ્યાકરણ-કારોએ વૈદિક સંહિતા વગેરેમાંથી આ ઉદાત્ત અનુદાત્ત અને સ્વરિત સ્વરોનાં સ્થાન તારવી આપ્યાં છે. જીવંત ભાષાનું આ સબળ લક્ષણ છે. ઉદાત્ત સ્વરનાં સ્થાન જાણી લેવાથી પછી અનુદાત્ત અને સ્વરિત જાણવાં સહેલાં થઈ પડશે :

૧. વાક્યમાં આરંભમાં આવતા હોય કે વચ્ચે આવતા હોય, કે છેક છેલ્લે આવતા હોય તેવા સંબોધનાત્મક શબ્દો કે કેવળાન્વયી અવ્યયોમાંની બલાત્મક ભારવાળી શ્રુતિ સર્વદા ઊંચેથી ઉચ્ચરિત થાય છે; જેમકે મોહ'ન તારી વાત **વા'હ કેવી**' અજબ છે!

'મોહન' અને 'વાહ'માંના વધુ કાળા વર્ણોમાંનો સ્વર જુઓ. અહીં સંબોધનના વિષયમાં એક વાત અવશ્ય ધ્યાનમાં રાખવા જેવી છે કે બે-શ્રુતિવાળા શબ્દોમાં છેલ્લો સ્વર લઘુપ્રયત્ન–દ્રુત–શાંત હોય તો ઉપાંત્ય શ્રુતિ ઊંચેથી બોલાય છે; જેમકે **રા**'મ. જો બીજી શ્રુતિ ઉપર બલાત્મક સ્વરભાર હોય તો એ બીજી શ્રુતિનો સ્વર ઊંચેથી બોલાય છે; જેમકે બા**પા**', બંને શ્રુતિ બલાત્મક હોય, અરે બેથી વધારે શ્રુતિઓ બલાત્મક ઉચ્ચરિત થતી હોય તોયે છેલ્લી શ્રુતિ જ ઊંચેથી બોલાય; જેમ કે સગ'ણ–લા'લજી' !

૨. વાક્યના આરંભના શબ્દમાં એક જ બલાત્મક ભારવાળો શબ્દ હોય તો એ સ્વર ઊંચેથી ઉચ્ચરિત થાય છે, એકથી વધુ-બલાત્મક-ભારવાળો શબ્દ હોય તો છેલ્લો બલાત્મક સ્વર ઊંચેથી બોલાય છે. આ શબ્દને જો વિભક્તિનો પ્રત્યય કે અંત્યગ કે નામયોગી લાગ્યો હોય તો એઓનો બલાત્મક સ્વર (નામયોગી લાંબું હોય તો એનો છેલ્લો બલાત્મક સ્વર) ઊંચેથી ઉચ્ચારવામાં આવે છે; જેમકે

ન'બળા'**માં' જો**'ર **હો'ય**'જ **ક્યાં**'થી(–થિ) ?
ન'બળા' મા'**થે' સૌ**' જો'ર કરે'(–રૈં).

૩. સાદાં વાક્યોમાં ક્રિયાપદમાંનો કોઈ પણ સ્વર ઊંચેથી ઉચ્ચરિત થતો નથી, પરંતુ બીજી જુદી જુદી પરિસ્થિતિઓમાં ક્રિયાપદમાં એક સ્વર બલાત્મક હોય તો એ અને એકથી વધુ હોય તો જે છેલ્લો સ્વર બલાત્મક હોય તે ઊંચેથી ઉચ્ચારાય છે; જેમકે

(અ) ક્રિયાપદ વાક્યારંભે હોય તો :

**આવું**' કે ન આવું'. સમ'**ઝશે**'(–શૈં) તો'(–તૌં) સા'**રું**' લા'**ગશે**'(–શૈં).

આમાં 'આવું' 'સમઝશે'.

(આ) વાક્ય મિશ્ર હોય તો ગૌણ વાક્યમાંનું ક્રિયા-પદ; જેમકે

જો'(–જૌં) તમે આ'**વશો**'(–શૌં) **તો**'(–તૌં) મને' ખૂ'બ આનં'દ થશે'(–શૈં). આમાં 'આવશો.'

(ઇ) કોઈ પણ સ્થળે 'જ' કે 'ય' વળગણ પૂર્વે; જેમકે

ન'બળા'**માં' જો**'ર હો'**ય**'(હોય)જ **ક્યાં**'-થી'(–થિ) !

અહીં 'હોય'માંનો 'ય' લઘુપ્રયત્ન–દ્રુત–શાંત અકારવાળો હતો તે 'જ'ને કારણે પૂર્ણપ્રયત્ન થયો છે.

(ઈ) વાક્યમાં કોઈ પણ પ્રશ્નવાચક શબ્દ ન હોય ત્યારે; જેમકે અલ્યા', કા'મ ક'રવાની'(–નિ) તને' લ'ગની'(–નિ) લા'ગી'(–ગિ) છે' (–છૈં) ? મગ'ન, ઘે'ર (ઘૈંરય) આ'**વી**'શ (–આવિશ) કે ? આ વાક્યોમાં 'લાગી છે'' અને 'આવી' જુઓ.

૪. 'વાક્યમાં' શબ્દયોગી અવ્યય જ્યાં ક્યાંય પણ હોય ત્યાં એમાંનો, ઉપરની રીતે, બલાત્મક સ્વર ઉચ્ચરિત થાય છે; જેમકે

અમા'રે'(–રૈં) **તો**'(–તૉ) ઘે'**ર**(ઘૅરથ) જ જવું' છે.'

આ'માં' **તો**'(તૉ) જુ**ઓ**'(જુઑ).

૫. વાક્યમાં પ્રશ્નાર્થ શબ્દો—સર્વનામો કે અવિકારી ક્રિયાવિશેષણોમાં યથાસ્થિત બલાત્મક સ્વર ઊંચેથી ઉચ્ચારાય છે; જેમકે

એ' શુભા'શં'સના' **શા**' મા'ટે'(માટૅ) ન કરે' (–રૅ)?

હરિ'લા'લને'(–નૅ) તમે'(–મૅ) **શું**' કહે'વા'ના'-(કૅ:વાના)?

શબ્દયોગી કિંવા ઉભયાન્વયી સંયોજકો વાક્યમાં પોતામાં બલાત્મક સ્વર હોય તોયે ઊંચેથી ઉચ્ચરિત થતા નથી. ઉપર નિયમ ૪ માં 'ક્રિયાવિશેષણ' શબ્દની વ્યાપકતા લક્ષ્યમાં રાખવા જેવી છે. એમાં સકર્મક ક્રિયાપદોનાં કર્મોનો અને અકર્મક ક્રિયાપદોનાં વિધિપૂરક કે ક્રિયાપૂરક પદોનો પણ સમાવેશ થઈ જાય છે; જેમકે

**એ**' લો'કો'**એ**' (–ઍ) એ'ને' (ઍને) રા'**જા**' બના'વ્યો'(વ્યૉ).

**એ** સ'**ર્વથા**' **સાચું**' બો'લશે'(શૅ).

મા'રે' (–રૈં) રો'**ટલો** (–લૉ) ખા'વો'(વૉ) છે' (–છૅ).

૬. 'પણ' 'ય' 'જ' આ વળગણોની પૂર્વેના કોઈ પણ પ્રકારના શબ્દોમાંનો છેલ્લો બલાત્મક સ્વર સર્વદા ઊંચેથી બોલાય છે; અને 'ય'-'જ'ની પહેલાંનો લઘુપ્રયત્ન–દ્રુત–શાંત અકાર પૂર્ણપ્રયત્ન બને છે અને સ્વરો દીર્ઘ ઉચ્ચરિત થાય થાય છે. જુઓ ઉપર ૩ (ઇ); ઉપરાંત

એ'ના'થી'(–થિ) **કા**'મ **કરા**'ય પ'ણ ખરું'.

ઉદાત્ત કિંવા ઊંચેથી ઉચ્ચારાતા સ્વરોની આ પરિસ્થિતિ છે. ધ્યાનમાં રાખવા જેવું છે કે વાક્યમાંના બધા જ બલાત્મક સ્વર ઊંચેથી ઉચ્ચારાતા નથી, પણ સિદ્ધાંત તરીકે એક વસ્તુ સ્પષ્ટ છે કે ઉદાત્ત કિંવા ઊંચેથી બોલાતો સ્વર બલાત્મક ભારવાળો હોય છે જ.

ધ્યાનમાં રાખવું કે આવા ઉદાત્ત સ્વર પછીના સ્વર સર્વદા સમધારણ હોય છે, બાકીના સ્વર અનુદાત્ત કિંવા નીચેથી ઉચ્ચારાતા હોય છે.

આરોહાવરોહાત્મક કે સાંગીતિક સ્વરભાર તે આ છે. એને 'સ્વરલહરી' પણ કહી શકાય.

## યતિ (Juncture):

'હું તમારો **આભા'ર** માનું છું' 'હું તમારો **આ**' ભા'ર સહ'ન ન'હિ કરી શકું'' આ બે વાક્યોમાં–પહેલામાં 'આભાર' એક શબ્દ જ છે, પરંતુ બીજા વાક્યમાં 'આ' પછી નહિ જેવું થોભવું પડે છે, જેને લઈ 'આ' બલાત્મક ભારવાળો ઉચ્ચરિત થાય છે. આ પાછલા થોભણને 'યતિ' કહેવામાં છે. ઉચ્ચારણમાં એવો સૂક્ષ્મ ભેદ છે કે એકદમ પકડાય નહિ, પણ એટલી સ્વાભાવિકતાથી થાય છે કે શ્રોતા વિના મુશ્કેલીએ અર્થ અનુભવી લે છે. 'પૈસા**ને** શું કરું'? 'પૈસા **ને** મિલકતને શું કરું?' આ વાક્યોમાં '**ને**'નો પ્રયોગ જુઓ : પહેલા વાક્યમાં એ અંતગ હોઈ પદનો અંતર્ગત ભાગ બની રહે છે; બીજા વાક્યમાં પછીનો 'ને' આવો જ છે, પરંતુ વચ્ચેનો 'ને' સંયોજક શબ્દયોગી છે અને વક્તા સ્પષ્ટ રીતે થોડો પણ વિરામ લઈ આગળ વધે છે. આ વસ્તુ 'યતિ'નો ભાષામાં થતો ઉપયોગ સહજ કરી આપે છે.

## પ્રકીર્ણ ઉચ્ચારણો :

માન્ય ગુજરાતી ભાષામાં ઉચ્ચરિત સ્વરો સાથોસાથ એની સાથે સંબંધ ધરાવતાં ત્રણ ઉચ્ચારણ પણ વિચાર માગી લે છે; એ 'અનુસ્વાર' 'અનુનાસિક' અને 'મહાપ્રાણિત' કિંવા 'મર્મર' (murmur). ત્રણે વિશે વિચારી લઈએ.

**અનુસ્વાર** : મુખ્યત્વે સંસ્કૃત તત્સમ શબ્દોમાં र श ष स ह પૂર્વે જ કાંઈક ँव् જેવું સ્વતંત્ર વર્ણાત્મક ઉચ્ચારણ થાય છે તેને માટે એ સ્વીકાર્યો છે. તત્સમ શબ્દોમાં વર્ગીય વ્યંજનો તેમજ य–व–ल પૂર્વે વર્ગીય અનુનાસિક વ્યંજનાત્મક અને

ય્ ઁ વ્ ઁ લ્‌ના રૂપમાં અનુક્રમે ઉચ્ચરિત થાય છે. વર્ગીય અનુનાસિક વ્યંજનોને બદલે પૂર્વ સ્વર ઉપર અનુસ્વારનું બિંદુ કરીને જોડણી કરવાનો સામાન્ય પ્રઘાત છે, અને એમાં વિકલ્પ પણ; ય-વ-લ પહેલાં તો અનુસ્વારનું બિંદુ જ પ્રચલિત છે. આ રીતે—

સંરમ્ભ—સંરંભ સંશય સંસાર સંહાર, પરંતુ કઙ્કણ—કંકણ શઙ્ખ—શંખ સઞ્ચય—સંચય, પઞ્ચ—પંચ સઞ્જય—સંજય કણ્ટક—કંટક, દણ્ડ—દંડ ષણ્ઢ—ષંઢ તન્તુ—તંતુ કન્થા—કંથા કન્દરા—કંદરા સ્કન્ધ—સ્કંધ કમ્પ—કંપ બિમ્બ—બિંબ કુમ્ભ—કુંભ સમ્માન—સંમાન સંયમ -સંવાદ—સંલાપ. સંખ્યાબંધ અંગ્રેજી તત્સમ શબ્દોમાં પણ આવાં ઉચ્ચારણ આપણે મેળવ્યાં છે; જેમકે પમ્પ—પંપ બૅન્ક—બૅંક સુપરિન્ટેન્ડન્ટ—સુપરિંટેંડંટ; કેટલાક ગુજરાતી શબ્દોમાં પણ, જેમકે ઠણ્ડું—ઠંડું, ઝણ્ડો—ઝંડો (હિંદી ઉછીનો), પન્દર—પંદર, બન્દર —બંદર રન્દો—રંદો, કન્તાન—કંતાન (ઉછીનો). સરળતા અનુસ્વાર લખવામાં હોઈ આજે, થોડા અંગ્રેજી શબ્દોને અપવાદે, અનુસ્વારનો સ્વીકાર કરવામાં આવ્યો છે.

**અનુનાસિક :** કોઈ પણ સ્વર નાકમાંથી બોલાય તો એ અનુનાસિક ઉચ્ચારણ છે. અનુનાસિક સ્વર થતાં એના ઉચ્ચારણ-કાલમાં કશું જ અંતર પડતું નથી; જેમકે અ—અઁ, આ—આઁ, ઇ—ઇઁ, ઈ—ઈઁ ઉ—ઉઁ ઊ—ઊઁ વગેરે. ઘણા જૂના સમયથી — પ્રાકૃત કાલથી ઉચ્ચારણ અનુસ્વાર માટેના બિંદુથી જ બતાવવામાં આવતું હોઈ, આ બેઉ વચ્ચે સ્વરૂપગત સ્પષ્ટ ભેદ છતાં, 'અનુનાસિક'ને પણ અનુસ્વાર જ કહી જાણ્યે—અજાણ્યે ચલાવી લેવામાં આવે છે. સંભવતઃ આવી જ કોઈ ગેરસમજને લઈ ઉકારાંત એકસ્વરાત્મક શબ્દોમાં અનનુનાસિક 'ઉ' દીર્ઘ કરી—લૂ જૂ રૂ—લખવાનું અને અનુનાસિક 'ઉ' હ્રસ્વ કરી—છું શું હું તું—આમ લખવાનું 'જોડણીકોશે' વિધાન કર્યું છે. વળી એકથી વધુ સ્વરવાળા શબ્દોને અંતે અનુનાસિક 'ઇ' દીર્ઘ કરી—દહીં જહીં તહીં—લખવાનું અને અનુનાસિક 'ઉ' હ્રસ્વ કરી—થઉં જઉં ગાઉં કરવું ખાવું—આમ, તો અનંત્ય અનુનાસિક 'ઇ—ઉ' સાધિત રૂપોમાં પણ અવિચળ રાખવાનું—ભીંજાય લૂંટાય મૂંઝાવું ખૂંચાડવું — આમ 'જોડણીકોશે' વિધાન કર્યું છે. હકીકતે અનનુનાસિક કે અનુનાસિક સ્વરોની પ્રક્રિયામાં કોઈ તફાવત નથી. 'ચિરાય' 'ભીંજાય' 'લુટાય', 'લૂંટાય' 'લુટાવું' 'લૂંટાવું' કે 'મૂંઝાવું' 'ખુતાડવું' કે 'ખૂંચાડવું'માં ઉચ્ચરિત થતા ઇ—ઉ કે ઈ—ઊ વચ્ચે કોઈ ભિન્નતા નથી.

['અનુસ્વાર' અને 'અનુનાસિક' વચ્ચે લિપિમાં ભેદ બતાવવો હોય તો સરળતા છે જ: 'અનુસ્વાર' પોલા મીંડાથી અને 'અનુનાસિક' ચાલુ બિંદુથી બતાવવામાં આવે; જેમકે કઁસ, કાંસું; કાઁત, કાંતવું; પઁપ, પાંપણ; કુઁભકાર, કુંભાર વગેરેની રીતે.]

**મહાપ્રાણિત** કિંવા **મર્મર સ્વર** (murmar): પૂર્વ ભૂમિકાઓમાં ક્યાંક સ્પષ્ટ હ્ હતો અને એ જ ભારતીય આર્ય ભાષાઓ અને બોલીઓમાં લેખનમાં ઊતરી આવ્યો છે, પરંતુ એ અણીશુદ્ધ સં. હ્ રહ્યો નથી. ઉચ્ચારણની દૃષ્ટિએ સ્વ. નરસિંહરાવે લઘુપ્રયત્ન હ્ કે હશ્રુતિ કહી એને માન્ય ગુજરાતીમાં આવકાર્યો: 'ત્હારું' 'મ્હારું' 'વ્હાલું' 'ન્હેર' 'વ્હેલ' વગેરેની રીતે. 'જોડણીકોશે' સર્વનામોમાં એને સદંતર કાઢી નાખ્યો; જેમકે 'તારું' 'મારું' વગેરે, તો એ સિવાયના શબ્દોમાં 'વહાલું' 'વહેણ' વગેરેના રૂપમાં, વળી 'કહે' 'રહે' 'ચાહ' 'નાહ' 'કોહ' 'મોહ' વગેરે ક્રિયાર્થક ધાતુઓનાં રૂપોમાં એને સદંતર જીવંત પૂર્ણ વ્યંજન લેખે સ્વીકારી રૂપાખ્યાનો વાપરવાનો પ્રઘાત સ્વીકાર્યો. માન્ય ગુજરાતી ભાષાનાં ઉચ્ચારણોમાં એ લઘુપ્રયત્નાત્મક પણ નથી, એ તો માત્ર અનુનાસિક ઉચ્ચારણની જેમ સ્વરધર્મ જ રહ્યો છે. એ મહાપ્રાણિત સ્વરના રૂપમાં અનુભવાય છે, જેની પારિભાષિક સંજ્ઞા અં. 'મર્મર' છે. આ બતાવવો હોય તો આપણે ત્યાં આંગળીને વેઢે ગણાય તેટલા સંસ્કૃત તત્સમ શબ્દોમાં સ્વીકારવામાં આવેલા વિસર્ગચિહ્નનો શાસ્ત્રીયતા માટે ઉપયોગ કરવામાં આવે તો ખૂબ જ સરળતા થાય. આ ઉચ્ચારણને ન સમઝવાને કારણે 'કહે' 'રહે' 'કહો' 'રહો' એવાં કૃત્રિમ ઉચ્ચારણ આજે સારા વિદ્વાન વક્તાઓ પણ કરતા થઈ ગયા છે, તો પછી, રંગભૂમિ ઉપર ખડા થતા અનભિજ્ઞ અભિનેતાઓની તો વાત જ શી કરવી? થોડાં ઉદાહરણ જ જોઈએ: વહાલું—વાઃલું વહાણ—વાઃણ કહે—કેઃ

રહે–રેઃ કહો–કોઃ રહો–રોઃ મહોર–મોઃર શહેર–શેઃર નહેર–નેઃર નહોર–નોઃર મને–મઃને તને–તઃને મારે–માઃરે મારું–માઃરું અમે–અઃમે તમે–તઃમે અમને–અઃમને તમને–તઃમને અમારે–અઃમારે તમારે–તઃમારે અમારું–અઃમારું તમારું–તઃમારું જેનું–જેઃનું તેનું–તેઃનું કેનું–કેઃનું કોનું–કોઃનું જ્યારે–જ્યાઃરે ત્યારે–ત્યાઃરે ક્યારે–ક્યાઃરે જ્યાં–જ્યાંઃ ત્યાં–ત્યાંઃ ક્યાં–ક્યાંઃ જેવું–જેઃવું તેવું–તેઃવું કેવું–કેઃવું

'કહે' 'રહે'ની જેમ 'સહે' 'વહે'નું સમજવું. ગુજરાતીમાં 'નાહ' 'ચાહ' 'સાહ' અને 'મોહ' 'લોહ' 'દોહ' 'કોહ' 'સોહ' આ ધાતુઓનાં રૂપોમાં હકારને લઈ 'જોડણીકોશ'ના નિયમોમાં ભારે વિસંવાદ કરવો પડ્યો છે. આનાં ઉચ્ચરિત રૂપ 'નાઃ' 'ચાઃ' 'સાઃ' એમ ત્રણ ધાતુઓમાં 'ખા' 'ગા' જેવાં આકારાંત ધાતુઓની જેમ જ અને 'મોહ' વગેરેનાં રૂપોમાં 'જો' 'ધો'નાં જેવાં રૂપ સ્વીકારી 'મોઃ' 'કોઃ' 'સોઃ'ના વિષયમાં વર્ત. ૩ જા પુરુષમાં 'મોઃ-એ' અને 'લોઃ' 'દોઃ'ના વિષયમાં 'લુઃએ' 'દુઃએ' જેવાં રૂપ ઉચ્ચરિત થાય છે, એટલું માત્ર અંતર છે. 'કહી' 'રહી' 'સહી' 'વહી' 'મોહી' વગેરે લિખિત રૂપો પણ 'કૈઃ' 'રૈઃ' 'વૈઃ' 'સૈઃ' 'મોઃઇ' વગેરેના રૂપમાં છે એ આ પૂર્વે પણ સ્પષ્ટ કરવામાં આવ્યું છે. ક્યાં રૂપ ક્યાં સ્વીકારવાં એ વિષયમાં શિષ્ટ માન્યતાને જ પ્રાધાન્ય આપવું, બોલીનાં તત્ત્વોથી રૂપોમાં સાંકર્ય થવા દેવું ન જોઇયે.

**વ્યંજન :** જે ધ્વનિઓના ઉચ્ચારણમાં વાયુનો પ્રવાહ ફેફસાંમાંથી ઉપર બાજુ હળવાશથી આગળ વધતાં નાદતંત્રીઓમાં કંપન પામીને અથવા તો ન પણ પામીને જીભ ઉપર આવતાં, જીભના જુદા જુદા ભાગ ઊંચકાઈને મુખના ભિન્ન ભિન્ન ભાગોમાં સ્પર્શ કરે યા સ્પર્શ કરવા જાય તેટલામાં મુખની બહાર આવી પડે તે ધ્વનિઓને **વ્યંજન** કહેવામાં આવે છે. 'સ્વર' અને 'વ્યંજન' વચ્ચે તારતમ્ય એ છે કે સ્વરો વ્યક્ત ધ્વનિ નથી, 'વ્યંજનો' વ્યક્ત ધ્વનિ છે. સામાન્ય રીતે વ્યંજનોના ઉચ્ચારણ-માં આગળ કે પાછળ સ્વર જોઇયે; જેમકે 'અક્' કે 'ક' (ક્ + અ); ભાષાનાં ઉચ્ચારણોમાં આ અતિ સ્પષ્ટ વાત છે. આમ છતાં 'સ્વર'ની મદદ વિના પણ કેવળ વ્યંજનોચ્ચારણ થઈ શકે એવો પણ ભાષાવિજ્ઞાનીઓનો મત છે. આપણે સ્વરોના વિષયમાં જોયું કે મુખમાંના કોઈ **સ્થાન** તરફના ઉચ્ચારણ-**પ્રયત્ન**ને કારણે તે તે સ્વર ઊભો થાય છે. સ્વરોના ઉચ્ચારણમાં નાદતંત્રીઓનું કંપન પણ હતું. આવી રીતે નાદતંત્રીઓના કંપનના પ્રયત્નને **ઘોષ પ્રયત્ન** કહે છે; એ ઉચ્ચારણનો બાહ્ય–બહારનો પ્રયત્ન છે. સ્વરોના ઉચ્ચારણમાં મુખનું પોલાણ થોડું કે ઝાઝું વિકસિત થાય છે; આને **આભ્યંતર** કે આંતરિક **પ્રયત્ન** કહે છે. સ્વરોના વિષયમાં આપણે **સંવૃત** અને **વિવૃત** એવા બે પ્રયત્ન જોયા છે. વ્યંજનોના વિષયમાં નાદતંત્રીઓનાં કંપન અને અકંપનથી બે પ્રકારના વ્યંજન અનુક્રમે ખડા થાય છે : કંપનથી થતા **ઘોષ** અને અકંપનથી થતા **અઘોષ** છે. વ્યંજનોનો આ બાહ્ય પ્રયત્ન છે. આભ્યંતર પરિસ્થિતિમાં જીભના ભિન્ન ભિન્ન ભાગ કંઠ તાલુ મૂર્ધા વર્ત્સ દાંત અને હોઠને સ્પર્શ કરતાં વર્ણો ઊભા થાય છે તેથી એવા વર્ણ **સ્પર્શ** સંજ્ઞાને પાત્ર બને છે; જીભના ભાગ તે તે સ્થાનમાં સ્પર્શ કરવા જવા માત્રમાં સ્પર્શ કર્યા વિના જ ઊભા થાય તે વર્ણો **અસ્પર્શ** છે. વળી કેટલાક વ્યંજનોના ઉચ્ચારણમાં શ્વાસ મર્યાદિત સ્વરૂપમાં ખેંચાય છે, આવા વ્યંજન **અલ્પપ્રાણ** કહેવાય છે; બીજા કેટલાક વ્યંજનોના ઉચ્ચારણમાં શ્વાસ ખૂબ ખેંચાય છે, આવા વ્યંજન **મહાપ્રાણ** કહેવાય છે.

ભારતીય આર્ય ભાષાકુળની લાક્ષણિકતા એના વર્ગીય મહાપ્રાણ 'ખ છ ઠ થ ફ' અને 'ઘ ઝ ઢ ધ ભ'ના વિષયમાં છે. યુરોપીય ભાષાઓમાં અને ભારત-પારસીક શાખામાં પણ શુદ્ધ મહાપ્રાણ વર્ગીય ધ્વનિઓ નથી. 'ત્હ'–'થ' 'પ્હ'–'ફ' 'બ્હ'–'ભ' વગેરે ઉચ્ચારણો વચ્ચેનું તારતમ્ય સ્પષ્ટ છે. પૂર્વપૂર્વમાં તો મહાપ્રાણિત સ્વરોચ્ચારણ (murmur) છે, ભલે એને 'હ'થી બતાવવાનો પ્રયત્ન થતો હોય.

અલ્પપ્રાણ ઘોષ વ્યંજનોની પૂર્વના સ્વરમાં અનુનાસિક ઉચ્ચારણ ભળ્યા પછી તે તે ઘોષ વ્યંજનનું એક વિશિષ્ટ રૂપ ઊપસી આવે છે; સંસ્કૃત વ્યાકરણોએ આવા પ્રત્યેક વર્ગનો એક એમ પાંચ ધ્વનિઓના સંકેત આપ્યા છે. આવા વ્યંજ-નોને **નાસિક્ય** કે **અનુનાસિક** કહે છે. મુખનાં ભિન્ન ભિન્ન સ્થાનોના સંપર્કથી ભિન્ન ભિન્ન

બાહ્ય અને આભ્યંતર પ્રયત્નોથી વ્યંજનો એવી રીતે આવી મળ્યા છે કે જે પ્રત્યેક એકબીજાથી સ્વતંત્ર ઉચ્ચારણ જાળવી રાખે છે. સ્થાન સમાન હોય તો પ્રયત્ન જુદા હોય, પ્રયત્ન સમાન હોય તો સ્થાન જુદાં હોય. આ નીચેનું કોષ્ઠક વ્યંજનોનો આ પ્રકારનો સ્પષ્ટ વિવેક સાધી આપે છે; એમાં ૩૪ આપણા નિત્યના ઉપયોગી અને ૪ પ્રસંગવશાત્ ઉપયોગી એમ ૩૮ વર્ણો કે ધ્વનિઓના સંકેત નોંધું છું :

**પ્રયત્ન**

| **સ્થાન** | અઘોષ | | ઘોષ | | |
|---|---|---|---|---|---|
| | અલ્પ-પ્રાણ | મહા-પ્રાણ | અલ્પ-પ્રાણ | મહા-પ્રાણ | અલ્પ પ્રાણ-નાસિક્ય |
| કંઠ | ક | ખ | ગ | ઘ | [ઙ] |
| તાલુ | ચ | છ | જ | ઝ | [ઞ] |
| દંત-તાલુ | · | · | · | [ઝ઼] | · |
| મૂર્ધા | ટ | ઠ | ડ | ઢ | [ણ] |
| મૂર્ધ–તાલુ | · | · | ડ઼ | ઢ઼ | ણ |
| દંત | ત | થ | દ | ધ | ન |
| ઓષ્ઠ | પ | ફ | બ | ભ | મ |
| તાલુ | · | શ | ય | · | · |
| મૂર્ધા | · | [ષ] | ર | · | · |
| દંત | · | સ | લ | · | · |
| વર્ત્સ્ય | · | · | વ | · | · |
| કંઠ | · | · | · | હ | · |
| જિહ્વામૂલ | · | · | ળ | · | |

જીભના મૂળ બાજુ જીભની ઊપલી સપાટી ખેંચાતાં અલ્પપ્રાણ ઘોષ 'ળ' માન્ય ગુજરાતી ભાષા અને મરાઠી ભાષાનું સૂચક ઉચ્ચારણ છે.

આ કોષ્ઠકમાં એક [ણ] આપ્યો છે તે માત્ર પોતાના વર્ગના બીજા વર્ણોની પૂર્વે નાસિક્ય ઉચ્ચારણ તરીકે જ ઉચ્ચરિત થાય છે. આજે શબ્દના આરંભે ન હોય તેવા એકવડા ડ–ઢ–ણ શુદ્ધ મૂર્ધન્ય નથી, એના ઉચ્ચારણમાં જીભ મધ્યતાલુ તરફ ખેંચાયેલી રહે છે. એને તાલવ્ય પણ કહી શકાય, પરંતુ સ્થાનમિશ્રણ સહજ છે. આને માટે આપણે જુદા સંકેત મેળવ્યા નથી. એ કદી શબ્દારંભે આવી જ શકતા નથી, તેથી એને **ઉપધ્વનિ** કહેવાનો પણ એક અભિપ્રાય છે.

મૂર્ધન્ય 'ષ' સંસ્કૃત તત્સમ પૂરતો મર્યાદિત છે,

અંગ્રેજી તત્સમ શબ્દો પૂરતું [z] જેવું ઉચ્ચારણ માન્ય ગુજરાતી ભાષામાં સ્વીકારવામાં આવ્યું છે. આને આપણે સાદા મહાપ્રાણ 'ઝ'થી બતાવિયે છિયે. શુદ્ધ ઉચ્ચારણ બતાવવા કાંતો નુકતાવાળો 'જ઼' અથવા તો ડાબી બાજુના અર્ધવર્તુળમાં ટપકાવાળો 'ઝ' પણ પ્રયોજાતો હતો તે સ્વીકારવામાં આવે તો સરળતા થાય.

'વ' આપણે ત્યાં બે રીતે ઉચ્ચરિત થાય છે: શબ્દારંભે કોઈ પણ સ્વરની પૂર્વે યા તો સંયુક્ત વ્યંજનમાં 'ય' કે 'ર'ની પૂર્વે આવે ત્યારે એનું ઉચ્ચારણ શુદ્ધ વર્ત્સ્ય છે; જેમકે વેપાર વ્યાસ વ્રત. શબ્દારંભે નથી હોતો ત્યારો પૂરો હોઠ સુધી પહોંચતો નથી અને અંગ્રેજી 'ડબલ્યૂ' [w] જેવો ઉચ્ચરિત થાય છે; જેમકે આવડો, જેવડો, તેવડો, સાવ વગેરે. પરંતુ જો અનાદિ દશામાં પણ એમાંનો સ્વર બલાત્મક હોય તો એનું ઉચ્ચારણ શુદ્ધ વર્ત્સ્ય છે; જેમકે સવા'ર સેવ'ક લે'વું વગેરે. ('વ' સંસ્કૃત વ્યાકરણની પરિભાષામાં 'દંતોષ્ઠ્ય' જ કે વર્ત્સ્ય છે.)

વ્યંજનોના ઉચ્ચારણમાં આભ્યંતર પ્રયત્ન ખૂબ જ ભાગ લે છે. એ સાથે મુખમાં કેટલીક પ્રક્રિયા પણ અનુભવાય છે. આ દૃષ્ટિએ નીચેની વધુ સ્પષ્ટ પ્રકારની તારવણી કરી શકાય છે :

૧. **સ્પર્શ**–'ક' થી 'મ' સુધીના વર્ગીય વ્યંજન : કવર્ગ ચવર્ગ ટવર્ગ તવર્ગ અને પવર્ગના.

૨. **સ્પર્શ-સંઘર્ષી**–ઉપરનામાંથી 'ચ છ જ જ઼ (ઝ઼)' વ્યંજનોના ઉચ્ચારણમાં એક પ્રકારનો શ્વાસનો સંઘર્ષ અનુભવાય છે અને સાથોસાથ એના ઉચ્ચારણમાં જીભની આગલી ઉપરની સપાટી તાલુસ્થાનમાં પૂરો સ્પર્શ કરે છે.

૩. **સંઘર્ષી**–'શ ષ સ હ'ના ઉચ્ચારણમાં શ્વાસનો સંઘર્ષ પૂરો છે, પણ જીભ તે તે સ્થાનમાં સ્પર્શ કરવા જેટલે પહોંચ્યા પહેલાં જ વર્ણ નીકળી આવે છે. (આમ આ સ્પર્શ વ્યંજનો

નથી. આ વ્યંજનોને સંસ્કૃત પરિભાષામાં 'સંઘર્ષ'ને કારણે જ **ઉષ્માક્ષરો** કહેવામાં આવે છે.)

૪. **પાર્શ્વિક**–'લ' (પૂર્વે એ અસ્પર્શ હતો, આજે એના ઉચ્ચારણમાં જીભ દાંતને પૂર્ણપણે સ્પર્શે છે, તેથી એ સ્પર્શ વ્યંજન થઈ ચૂક્યો છે.)

૫. **લુંઠિત**–'ર' ('લ'ની જેમ જ એ આજ સ્પર્શ વ્યંજન છે, પણ એના ઉચ્ચારણમાં જીભનો અગ્રભાગ થોડોક આળોટતો અનુભવાય છે.)

૬. **અંતઃસ્થ** અથવા **અર્ધસ્વર**–'ય' અને 'વ'. (આ સ્પર્શ વ્યંજનો નથી.) વ્યંજનની વચ્ચેની પરિસ્થિતિમાં ઉચ્ચારાતા હોઈ એ **અંતઃસ્થ** છે અને પૂરા સ્વર નથી માટે **અર્ધસ્વર** કહેવાયા છે.

૮. **અનુનાસિક કે નાસિક્ય**–'ઙ ઞ ણ ન મ' —આ સ્પર્શ વ્યંજનો જ છે. એઓના ઉચ્ચારણમાં, હકીકતે તો, પૂર્વનો સ્વર જ નાકમાંથી ઉચ્ચારાય છે, અને શુદ્ધ તો એ ત્રીજે વર્ગીય વ્યંજન હોય છે; જેમકે 'વાઙ્મય–વાક્મય' 'ખાંડ–ખાણ'. 'જ–દ–બ'માં હવે ફેર પડ્યો છે. પોલિશ વગેરે યુરોપીય ભાષાઓમાં 'J=ય' છે; જેમકે 'Jacobi–યાકોબી' Jesperson–'યેસ્પર્સન' વગેરે. એ સરખાવતાં 'સંચય–સઞ્ચય'ની સ્થિતિ સમઝાશે. 'દ'–'બ' ના વિષયમાં તો 'પાન–પાંદ' 'લીમડો–લીંબડો' જોતાં ખ્યાલ આવશે. આમાંના 'ન' 'મ' શબ્દારંભે પણ આવે છે. આવી પરિસ્થિતિમાં વાક્યમાંના એની પૂર્વેના શબ્દનો અંત્ય સ્વર અનુનાસિક નથી થતો. 'યતિ' (Juncture)-થી આ એ રીતે પકડાઈ જાય છે. વાક્યારંભે તો એ સ્પષ્ટ રીતે અનનુનાસિક જ અનુભવાય છે.

**લઘુપ્રયત્ન 'ય' અને 'વ':**

યશ્રુતિ અને વશ્રુતિ તરીકે આ અતિપ્રાચીન સમયથી 'લઘુપ્રયત્નતર' સ્વીકારાયા છે. 'કર્યું'–કરયું' 'વરયું' 'ઘેર'(=ઘેરય) 'કર'(=કરય)' 'જાય' 'જોયેલું' 'કડિયું' આ વગેરે હજારો શબ્દોમાં યકારનું આ પ્રકારનું ઉચ્ચારણ માન્ય ભાષાઓમાં વિપુલતાથી થાય છે. વશ્રુતિ પ્રમાણમાં ખૂબ જ ઓછી વ્યાપક છે. 'લાડુ'–'લાડવો' 'જાઓ–જાવ' જેવા સંયોગોમાં આવું લઘુપ્રયત્ન ઉચ્ચારણ છે. આ સંયોગોમાં અંગ્રેજી 'ડબલ્યૂ [w]' જેવું ઉચ્ચારણ સહજ છે.

માન્ય ગુજરાતી ભાષામાં જોડણીમાં લઘુપ્રયત્ન-દ્રુત–શાંત અકારાંત સ્ત્રીલિંગ શબ્દોને અંતે, આજ્ઞાર્થ બીજા પુરુષ એકવચનમાં એવાં જ અકારાંત રૂપોમાં, અને સાતમી વિભક્તિના એકવચનનાં લુપ્ત-પ્રત્યયાંત કહેવાતાં રૂપો અને ક્રિયાવિશેષણોમાં સાદો અકાર લખાય છે તેવાં 'ઘેર' 'ઉપર' 'આગળ' 'પાછળ' વગેરે કેટલાંએક રૂપોમાં એ સ્પષ્ટ રીતે ઉચ્ચરિત થાય છે, 'જોડણી'ના આક્રમણને લઈ આ ઉચ્ચારણ નષ્ટ થતું ચાલ્યું છે. 'ચાલ'(=રિવાજ) અને 'ચાલ' (=ચાલ્ય, ગતિ) વચ્ચેનો ભેદ 'કર' (=હાથ) અને 'કર'(=કરય, તારે અત્યારે આ કરવાનું) વચ્ચે ભેદ સ્પષ્ટ અનુભવાય છે.

જોડણી અને ઉચ્ચારણની ગુજરાતી માન્ય ભાષામાં જે સ્થિતિ છે તેનો પરિચય આપવાનો અહીં સુધીમાં પ્રયત્ન કરવામાં આવ્યો છે.

## કોશની માંડણી

સબ્ધર કોટિના કોશની આયોજનામાં મૂળ શબ્દ,[૧] એની વ્યાકરણીય સંજ્ઞા[૨] (અર્થાત્ નામ હોય તો લિંગ, નહિતર સર્વનામ વિશેષણ, ક્રિયાપદ–સકર્મક કે અકર્મક, ક્રિયાવિશેષણ નામયોગી ઉભયાન્વયી કેવળપ્રયોગી), તત્સમ હોય તો કઈ ભાષાનો છે એનો સંકેત,[૩] તત્સમ ન હોય અને તદ્ભવ યા દેશજ—સ્થાનિક હોય તો એનો પરિચય (તદ્ભવ શબ્દોનું તે તે ભાષામાંનું અસલ સ્વરૂપ તેમ ગુજરાતી ભાષામાં અન્યાન્ય પ્રત્યયો લાગીને રૂપ તૈયાર હોય તો એ પ્રત્યયનો પ્રકાર),[૪] અને પછી એક કે એકથી વધારે જે અર્થ[૫] લોકમાં પ્રચલિત હોય તે—આમ **પાંચ** હોવાં અનિવાર્ય ગણાય. આ પાંચ ઉપરાંત મૂળ શબ્દને અડીને નાના કૌંસમાં ઉચ્ચારણ નોંધવામાં આવ્યું છે. છપાતા અનુસ્વારે વર્ગીય અનુનાસિકનું પ્રતિનિધિત્વ રાખ્યું હોય તો કૌંસમાં અસલ પરસવર્ણ અનુનાસિક વ્યંજન નોંધવામાં આવ્યો છે, બાકી શુદ્ધ અનુસ્વાર એવા શબ્દોમાં કૌંસમાં પોલા મીંડાથી; જેમકે અંશ (અઁશ). હ્રસ્વ-દીર્ઘ 'ઇ–ઈ' —'ઉ–ઊ લખાયેલા છપાયેલા છતાં ગુજરાતી ભાષાની લાક્ષણિકતા હ્રસ્વ ઉચ્ચારવાળી હોઈ ઠેર

ઠેર દીર્ઘ 'ઈ–ઊ' ને સ્થાને હ્રસ્વ બતાવવાનો યત્ન લાઘવ ખાતર જતો કર્યો છે; અન્ય કોઈ ઉચ્ચારણ વ્યક્ત કરવાની જરૂર જણાઈ હોય અને ત્યાં 'ઇ–ઉ' સૂચિત કરવાની સરળતા હોય તો જ 'ઇ–ઉ' હ્રસ્વ કરી બતાવવામાં આવ્યા છે; જેમકે કંબોઈ ( કમ્બોઇ ). સંધિસ્વરાત્મક ઉચ્ચારણ હોય તો 'ઐ–ઔ' તરીકે; જેમકે કાછ્ઈ (કાછે) વગેરે. વ્યંજનોમાં તો અનાદિ 'ડ–ઢ'નાં સ્વાભાવિક મૂર્ધન્યતર કિંવા તાલવ્ય ઉચ્ચારણ નોંધવાં જોઇયે; 'ભગવદ્ગોમંડલ'માં નીચે નુક્તો કરી એ બતાવાયાં છે; અહીંના આ પ્રયત્નમાં તો તળ-ગુજરાતમાં મૂર્ધન્યતર જ ઉચ્ચારણ હોઈ નુક્તા નથી કર્યા. એ ખરું છે કે સૌરાષ્ટ્રમાં અને કેટલેક અંશે ઉત્તર ગુજરાતમાં પણ અનાદિ શુદ્ધ મૂર્ધન્ય 'ડ'–'ઢ' છે જ; 'ઢ' તો ત્યાં મૂર્ધન્ય જ છે એટલે ભેદ ન બતાવીને આમ કહેવા માત્રથી પતે, પણ અનાદિ મૂર્ધન્ય 'ડ' જ્યાં ઉચ્ચરિત થાય છે ત્યાં એની વ્યુત્પત્તિમાં બેવડા ડ્ડનાં દર્શન થશે જ, યા તો પૂર્વના સ્વરમાં અનુનાસિક ઉચ્ચારણ હશે જ. બીજા વ્યંજનોમાં તો અંગ્રેજી ભાષાના શબ્દોમાં z જેવું ઉચ્ચારણ છે તે તો મૂળમાં જ 'ઝ' થી બતાવેલ છે, જ્યારે અરબી–ફારસી એવા શબ્દોની વ્યુત્પત્તિ આપતાં મોટા કૌંસમાં સ્વાભાવિક 'ઝ' બતાવવા પ્રયત્ન થયો છે; જેમકે 'કાઉન–સાઇઝ' અને કાજી(–ઝી) પું. [અર-કાઝી] વગેરે. આમ લઘુપ્રયત્ન 'ય' કિંવા યશ્રુતિ કૌંસમાં 'ય'થી બતાવવામાં આવી છે; જેમકે 'ખાંચ-કેડ' (ખાંચ્ય-કેડ્ય)'. હશ્રુતિ કિંવા મહાપ્રાણિત સ્વરોચ્ચારણ સ્વર પછી વિસર્ગ-ચિહ્નથી બતાવવામાં આવેલ છે; જેમકે 'કહેવું (કઃવું).' અહીં એ પણ જોવું કે સ્વાભાવિક વિવૃત ઉચ્ચારણ ઊલટી માત્રાથી કૌંસમાં બતાવ્યું છે. અનુનાસિક 'એ–ઓ' તો હંમેશાં વિવૃત હોઈ કૌંસમાં ઊલટી માત્રાથી બતાવ્યા છે; જેમકે ખેંચવું (ખેંચવું) વગેરે. અંગ્રેજી શબ્દોમાં તો ચાલુ ક્રમમાં જ ઊલટી માત્રાથી વિવૃત 'એ–ઓ' અપાયા છે; જેમકે 'કેરેટ'–'કૉલ' વગેરે. એ પાંચે યથાબુદ્ધિ આપવાનો અહીં પ્રયત્ન કરવામાં આવે છે.

### રૂઢિપ્રયોગ :

વધારાના અંગ તરીકે રૂઢિપ્રયોગ પણ આપવામાં આવ્યા છે. 'રૂઢિપ્રયોગ' એ હકીકતે તો 'લાક્ષણિક અર્થ' છે. અને સંખ્યાબંધ એવા સ્વતંત્ર શબ્દ પણ છે કે જેના લાક્ષણિક અર્થ જ પ્રચલિત છે. આવા શબ્દોના અર્થ આપતાં (લા.) એટલું જ બતાવવામાં આવ્યું છે.

### ક્રિયા-શબ્દો :

ક્રિયાવાચક ધાતુઓના વિષયમાં મૂળ ધાતુ, એનું કર્મણિ કે ભાવે રૂપ, અને એનું પ્રેરક રૂપ પણ આપવામાં આવેલ છે, જે બંને કોશની વર્ણાનુક્રમણીમાં પોતપોતાના સ્થાનમાં સળંગ ક્રમમાં પણ અપાયા જ છે.

### વિકલ્પો :

કોશમાં એક જ શબ્દમાં ઉચ્ચારણ-ભેદ શિષ્ટ માન્ય ભાષામાં પણ જાણીતા છે. એવા ભેદ તે તે શ્રુતિની પછી નાના કૌંસમાં નાની – રેખા કરી બતાવેલ છે અને પછી એના સ્વાભાવિક વર્ણાનુક્રમમાં આવતા હોય ત્યાં ફરી પૂર્વે કે પછી એ વૈકલ્પિક રૂપ બનાવાયું હોય છે; જેમકે 'ખંગા-(–ખા)ળવું'—'કોટિ(–ટી)' વગેરે

વૈકલ્પિક રૂપોમાં વચ્ચે આખી શ્રુતિ જ વધારે બતાવવાની હોય તો કૌંસમાં પોલું મીંડું ને પછી શ્રુતિ લખી કૌંસ બંધ કરવામાં આવ્યો હોય છે અને એવું થતું વૈકલ્પિક રૂપ એના વર્ણાનુપૂર્વીના ક્રમમાં પાછું અપાયું હોય છે; જેમકે 'ખ(૦ડ)ખડવું'. ત્યાં જ ક્રમમાં બેસતું હોય તો એને બેવડાવવામાં નથી આવ્યું.

### ભિન્ન રૂપો

એકાદ શ્રુતિના કે કવચિત્ એકથી વધુ શ્રુતિના ઉમેરણે નવો શબ્દ બતાવવા બે પ્રકારની યોજના છે; જેમકે 'ઉચ્ચાર' અને 'ઉચ્ચારણ'નો ભેદ બતાવવા અંદરના પ્રત્યયને ધ્યાનમાં લઈ ઉચ્ચાર પું.,–રણ ન. આ પ્રમાણે કરવામાં આવેલ છે. એવું ન હોય ત્યાં તો 'બાળ,૦ક' આવી રીતે બતાવેલ છે. સંબંધ કૃત્રિમ ન થાય એ જોવા સાવધાની લીધી છે.

### સંકેતાક્ષરી :

કોશમાં ઠેર ઠેર બાંધેલા ટૂંકા વર્ણ જોવા મળશે. વ્યાકરણની પરિભાષાને લગતા આવા ટૂંકા વર્ણો સિવાયના તો નાના કૌંસમાં અપાયા છે. આ જો 'સંજ્ઞા' = વિશેષનામ તેમજ વિષયને

લગતા હશે તો પૂર્વ અર્થને છેડે પૂર્ણવિરામ કરી પછી કૌંસમાં (સંજ્ઞા.) (વ્યા.) (પિં.) (જ્યો.) (ર.વિ.) (પ. ત્રિ.) પ્રકારે અપાયા છે; જો ગ્રંથકાર કે લેખક યા પ્રયોજકના સંકેતવર્ણ હશે તો કૌંસની પહેલાં અર્થને છેડે પૂર્ણ વિરામ હશે નહિ. આમ 'લેખક–પ્રયોજક' અને 'વિષય' સરળતાથી જુદા સમઝાશે.

આ કોશમાં એકથી વધુ શબ્દ જોડાઈ ને એક શબ્દ બન્યો હોય અને એવા બે શબ્દ સ્વરસંધિનો ભોગ ન બન્યા હોય તો નાની રેખાથી બતાવાયા છે; એક વાર અપાયા પછી એના ઉપરથી સાધિત થયેલા શબ્દ આવતા હોય કે સમાસરૂપે હોય તો પછી એવી રેખા કરી નથી; જેમકે 'અ-લક્ષ્ય,' પરંતુ 'અલક્ષ્ય-ગતિ' વગેરે. આની પૂરતી સાવચેતી રાખવા પ્રયત્ન તો કર્યો છે, છતાં માનવ–સુલભ નજર-દોષ નહિ જ હોય એમ નહિ હોય. શબ્દના આંતરિક રૂપરચનમાં કૃત્પ્રત્યયો તેમ તદ્ધિત પ્રત્યયોને – રેખાથી જુદા બતાવ્યા નથી, છતાં સં. તા તેમજ 'વાળું' કે એવો શબ્દમૂલક પ્રત્યય હોય અને 'માન'–'મંત'– વંત' જેવા-રેખાથી અલગ બતાવ્યા છે. જોતાં શબ્દનું સ્વરૂપ ખ્યાલમાં આવે એ દૃષ્ટિ આયોજનમાં રાખવામાં આવી છે.

આ પ્રયત્ન એકલે હાથે થયેલો છે, એવે સમયે કે જ્યારે વૃદ્ધાવસ્થા પોતાનું જોર અંગો ઉપર જમાવતી જાય છે. આ ઉંમરે જે કાંઈ શક્ય હોય તેટલી સાવધાની રાખવા પ્રયત્ન કર્યો છે. આમાં તેથી અનેક દોષ પણ જોવા મળશે. એ માટે ઉપયોગ કરનારાઓની ક્ષમા જ માગવાની રહી. પણ મને એક વાતની આત્મશ્રદ્ધા છે કે એવો કોઈ પ્રમાદ તો નહિ જ થયો હોય કે જેનાથી કોશનો ઉપયોગ કરનારને મિથ્યા ભ્રમનો ભોગ થવું પડે.

અમારી કોશ-સમિતિએ અને તેથી યુનિવર્સિટી ગ્રંથનિર્માણ-સમિતિએ મારામાં વિશ્વાસ મૂકી આવું ઉચ્ચ કોટિનું કામ સોંપ્યું અને મને વર્ષોથી મારા મનને ખૂણે સુષુપ્ત દશાની ચેતનાને કાર્યાન્વિત બનાવવાનો યોગ આપ્યો, એને માટે આભારની લાગણી સાથે ધન્યતા અનુભવું છું. આમાં જણાતા દોષ મને લખી મોકલવામાં આવશે તો હવે પછીના ૨ જા ખંડમાં તો એ વિશે સાવધાની રાખવા પ્રયત્નશીલ હોઈશ જ.

મને સોંપાયેલા વિશાળ કાર્યના બેમાંના પહેલા ખંડનું આ પ્રકાશન જનતા સમક્ષ રજૂ કરી એક પ્રકારે આત્મસંતોષ અનુભવું છું.

મધુવન, એલિસબ્રિજ,
અમદાવાદ–૩૮૦૦૦૬,
તા. ૧–૧૧–૧૯૭૫
ધનતેરસ, સં. ૨૦૩૧

**કેશવરામ કા. શાસ્ત્રી**
સંપાદક

## મહત્ત્વનાં ચિહ્નોની સમઝ

૦ પૂર્વની શ્રુતિ (syllable) કે શબ્દમાં ઉમેરવાનું સૂચવે છે; જેમકે ગ(૦ ડ)ગડાટ. ટ્રેડલ,૦ મશીન. ઝટ, ૦ ઝટ. જટ(૦લ).

– પૂર્વની શ્રુતિ (syllable) કે શબ્દની અંત્ય શ્રુતિ(syllable)ને સ્થાને મૂકવાની શ્રુતિ કે શ્રુતિઓ મૂકવાનું સૂચવે છે; જેમકે કો(-દો)ડી. કુંભાર(-રે)ણ. જડભરત,–થ. ચિરસ્થાયિ-તા,–ત્વ.
બાકી નાની આડી રેખા સમાસના શબ્દ તેમ શબ્દને લાગેલા પ્રત્યય વગેરે અલગ બતાવવા પ્રયોજવામાં આવેલ છે.

> વ્યુત્પત્તિ આપતાં પૂર્વની ભાષામાંથી વિકસિત શબ્દ બતાવવા; જેમકે [સં. गोपेन्द्र > પ્રા. गोविंद]

< વ્યુત્પત્તિ આપતાં પૂર્વનો શબ્દ પછી બતાવેલી ભાષામાંથી વિકસતો બતાવવા; જેમકે [પ્રા.. गोविंद < સં. गोपेन्द्र]

+ શબ્દો પ્રત્યયો વગેરેનું ઉમેરણ; જેમકે [ફા. + સં.] વળી [જુઓ 'ગોહિલ'+'વાડ.']

, અલ્પવિરામ તે તે સંકેત જુદો પાડવા.

. પૂર્ણવિરામ સંપૂર્ણ રીતે ત્યાં તે તે વિગત પૂર્ણ થવા.

[ ] ભાષાનો નિર્દેશ તેમજ વ્યુત્પત્તિ બધી જ મોટા કૌંસમાં છે. એ જ રીતે રૂઢિપ્રયોગો પણ.

( ) મુખ્ય શબ્દની પછી ઉચ્ચારણ ચાલુ બીબાંમાં નાના કૌંસમાં છે.

# સંકેતાક્ષરી

| | |
|---|---|
| અ.ક્રિ. | અકર્મક ક્રિયાપદ |
| [અનુ.] | અનુકારી શબ્દ |
| [અર.] | અરબી ભાષા |
| [અપ.] | અપભ્રંશ ભાષા |
| [અં.] | અંગ્રેજી ભાષા |
| ઉભ. | ઉભયાન્વયી |
| એ.વ. | એકવચન |
| કર્મણિ. | કર્મણિપ્રયોગનું ધાતુરૂપ |
| કૃ. | કૃદંત |
| કૃ.પ્ર. | કૃત્પ્રત્યય |
| કે.પ્ર. | કેવળપ્રયોગી |
| ક્રિ. | ક્રિયારૂપ |
| ક્રિ.વિ. | ક્રિયાવિશેષણ |
| (ખગોળ.) | ખગોળશાસ્ત્ર |
| (ગ.) | ગણિતશાસ્ત્ર |
| [ગુ.] | ગુજરાતી ભાષા |
| [ચરો.] | ચરોતરી બોલી |
| ચો.વિ. | ચોથી વિભક્તિ |
| છ.વિ. | છઠ્ઠી વિભક્તિ |
| [જૂ.પ.રા.] | જૂની પશ્ચિમી રાજસ્થાની |
| [જૂ.રા.] | જૂની રાજસ્થાની |
| (જૈન.) | જૈન ધાર્મિક પરિભાષા |
| (જ્યો.) | જ્યોતિષશાસ્ત્ર |
| (ત.પ્ર.) | તદ્ધિત પ્રત્યય |
| [તુર્કી] | તુર્કસ્તાનની ભાષા |
| (તર્ક.) | તર્કશાસ્ત્ર—ન્યાયશાસ્ત્ર |
| ત્રી.વિ. | ત્રીજી વિભક્તિ |
| (દ્વિ.ક્રિ.) | દ્વિકર્મક ક્રિયારૂપ |
| ન. | નપુંસકલિંગ (નાન્યતર જાતિ) |
| (ના.યો.) | નામયોગી |
| (પ.ભૂ.કૃ.) | પહેલું ભૂત કૃદંત |
| પ.વિ. | પહેલી વિભક્તિ |
| (પ.વિ.) | પદાર્થવિજ્ઞાન |
| પાં.વિ. | પાંચમી વિભક્તિ |
| (પિં.) | પિંગળશાસ્ત્ર—છંદઃશાસ્ત્ર |
| પું. | પુંલિંગ (નરજાતિ) |
| પુનઃપ્રે. | પ્રેરક પરથી બનતું પ્રેરક રૂપ |
| [પોર્ચુ.] | પોર્ચુગીઝ ભાષા |
| પ્ર. | પ્રત્યય |
| પ્રે. | પ્રેરક રૂપ |
| [ફા.] | ફારસી ભાષા |
| બ.વ. | બહુવચન |
| (બી.ભૂ.કૃ.) | બીજું ભૂતકૃદંત |
| બી.વિ. | બીજી વિભક્તિ |
| ભાવે. | ભાવેપ્રયોગનું ક્રિયારૂપ |
| (ભૂગોળ.) | ભૂગોળશાસ્ત્ર |
| ભૂ.કા. | ભૂતકાળ |
| ભૂ.કૃ. | ભૂતકૃદંત |
| [મરા.] | મરાઠી ભાષા |
| [માર.] | મારવાડી ભાષા |
| [રાજ.] | રાજસ્થાની ભાષા |
| (ર.વિ.) | રસાયણવિજ્ઞાન |
| (રૂ.પ્ર.) | રૂઢિપ્રયોગ |
| (લા.) | લાક્ષણિક અર્થ |
| વર્ત.કા. | વર્તમાન કાળ |
| વર્ત.કૃ. | વર્તમાન કૃદંત |
| વિ. | વિશેષણ |
| (વ્યા.) | વ્યાકરણ |
| [શૌર.પ્રા.] | શૌરસેની પ્રાકૃત |
| સ.ક્રિ. | સકર્મક ક્રિયાપદ |
| સર્વ. | સર્વનામ |
| સર૰ | સરખાવો |
| [સં.] | સંસ્કૃત ભાષા |
| (સંગીત.) | સંગીતશાસ્ત્ર |
| (સંજ્ઞા.) | વિશેષનામ |
| સં.ભૂ.કૃ. | સંબંધ ભૂતકૃદંત |
| સા.કૃ. | સામાન્ય કૃદંત |
| સા.વિ. | સાતમી વિભક્તિ |
| [સુ.] | સુરતી બોલી |
| સ્ત્રી. | સ્ત્રીલિંગ (નારી જાતિ) |
| [હિ.] | હિંદી ભાષા |

**નોંધ:** લેખકોનાં નામોની સંકેતાક્ષરી આપી નથી; એ કોશના બીજા ખંડના આરંભમાં આપવામાં આવશે. બીજા ખંડમાં બીજા પણ સંકેતાક્ષર હશે તે બધાને સમાવી પૂર્ણ **સંકેતાક્ષરી** પણ ત્યાં અપાશે.



બ્રાહ્મી નાગરી ગુજરાતી

**અ** પું. [સં.] ભારતીય વર્ણમાળાનો પહેલો સ્વર. (૨) પૂર્વગ. નકારાર્થે : એ ૭ પ્રકારે વ્યક્ત થાય છે : ૧. સાદૃશ્ય એટલે સમાનતા : અબ્રાહ્મણ = બ્રાહ્મણ સિવાય અન્ય વર્ણનું, પણ બ્રાહ્મણ જેવું જનોઈવાળું; ૨. અભાવ : અફળ = ફળ રહિત; ૩. અન્યત્વ એટલે ભિન્નતા : અઘટ = ઘટથી ભિન્ન પટ વગેરે; ૪. અલ્પતા : અબુદ્ધ = ઓછી સમઝવાળું; ૫. નિંદિતપણું : અધન = ખરાબ ધન; ૬. વિરોધ : અધર્મ = ધર્મથી વિરુદ્ધ આચરણ. (૩) પું. [ગુ.] ગુજરાતી વર્ણમાળાનો પહેલો સ્વર, એ ગુણાત્મક સ્વરિત વિવૃત 'અ' અને સાદા અસ્વરિત સંવૃત 'અ' ઉચ્ચારણો લેખનમાં બતાવવા એકલો યા વ્યંજનમાં અંતર્ગત થયેલો પ્રયોજાય છે; કોઈ પણ સ્વરિત શ્રુતિ પછીની શ્રુતિમાં લખવામાં આવતો વ્યંજનાંતર્ગત 'અ' ઉચ્ચારણની દૃષ્ટિએ અભાવાત્મક અનુભવાય છે, જેને કમળાશંકર પ્રા. ત્રિવેદીએ 'શાંત', કેશવ હર્ષદ ધ્રુવે 'દ્રુત' અને નરસિંહરાવ દિવેટિયાએ 'લઘુપ્રયત્ન' કહેલ; 'કાર્ય' 'હિંસ્ર' 'પ્રશ્ન' જેવા અનેક તત્સમ શબ્દોમાં સ્વરિત શ્રુતિ પછી સંયુક્ત વ્યંજનોમાંનો 'અ' શ્રાવ્ય છે અને એ અસ્વરિત સંવૃત ઉચ્ચરિત થાય છે. (૪) [ગુ.] પૂર્વગ. નકારાર્થે : અજાણ્યું = જાણવામાં ન આવેલું; અયોગ્યાર્થે : અખાજ = ખાવા માટે યોગ્ય નહિ તેવું. (૫) [ગુ.] પૂર્વગ. અતિશયના અર્થનો ગુજરાતી પૂર્વગ : અલોપ = અત્યંત લોપ, અભાવ; અઘોર = અત્યંત ઘોર, ભયાનક (જેનાથી વધુ ઘોર નથી તેવું નમ્ બ.ન્રી.)

**અઉ**[1] (ઔ:) ન. [સં. अहि] સાપ, એરુ. (૨) (લા.) કરડે તેવું કોઈપણ જીવડું. (૩) છોકરાંઓને બિવડાવવાનું બાઉ, હાઉ

**અઉ**[2] (ઔ) જુઓ 'આઉ.[2]' [નિષ્કરજી

**અ-ઋણી** વિ. [સં.; સંધિનો અભાવ] અનૃણી, ઋણ વિનાનું,

**અ-ઋતુમતી** સ્ત્રી. [સં.; સંધિનો અભાવ] ઉંમરે આવી હોવા છતાં અટકાવ ન આવતો હોય તેવી સ્ત્રી

**અ-ક** ન. [સં. अ + क] સુખનો અભાવ, દુઃખ. (૨) પાપ

**અ-કચ** વિ. [સં. अ + कच ચોટલી, અંબોડો] વાળ વિનાનું, બોડું. (૨) પું. કેતુ નામનો ગ્રહ (એને માથું નથી એવી પૌરાણિક માન્યતા છે.) [તેવું, નકામું. (૨) અપંગ

**અ-કજ** વિ. [સં. अ + कार्य > પ્રા. कज्ज] કાર્ય કરી શકે નહિ

**અકટોવિકટ** વિ. [સં. उत्कट + विकट] અતિ કઠિન, બહુ મુશ્કેલ. (૨) અતિ ભયંકર

**અક(-ક્ક)ડ-બાજ** વિ. [જુઓ 'અક્કડ' + ફા. પ્રત્યય] (લા.) અભિમાની માણસ

**અક(-ક્ક)ડબાજી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] (લા.) અભિમાન, ગર્વ

**અકડમ** ન. [સં. अ + क + ड + म તાંત્રિક વર્ણો] તંત્રશાસ્ત્ર માંહેનું એ નામનું એક ચક્ર (કોઈ પણ દેવની સાધના કરતાં પહેલાં એ દેવની અને સાધકની રાશિ મેળવી પ્રયોગ અરિ, મિત્ર, સિદ્ધ, સાધ્ય કે સુસાધ્ય છે કે નહિ એ જોવા એ વપરાય છે.)

**અક(-ક્ક)ડ-લકડિયું** વિ. [જુઓ 'અક્કડ-લકડિયું.'] અક્કલ લડાવી જાણે એવું, ગમે તેમ કરીને કામ પાર પાડનારું, કરામતી. (૨) બુદ્ધિબળથી વગર પૈસે પોતાનો વ્યવહાર ચલાવનારું

**અકડ-વકડ** સ્ત્રી. [સં. अकृति + विकृति] લેમેલ, વ્યગ્રતા, ચટપટી

**અકડં-બ(-મ)કડં** (અકડમ્-બ(-મ)કડમ્) ક્રિ.વિ. [સં. अकृतम्-विकृतम् પ્રા.; ગ્રા.] ન સમઝાય તેવી ગરબડિયા બોલી

**અકડાઅકડી** સ્ત્રી. કટોકટી, અણીનો સમય. (૨) ખેંચાખેંચ, રસાકસી, ચડસાચડસી, કસાકસી. (૩) સ્પર્ધા, હરીફાઈ. (૪) વાદ. (૫) અકડાઈ, ગર્વિષ્ઠપણું. (૬) ભીડ, ગિરદી [૦ઉપર આવવું (રૂ.પ્ર.) સરસાઈ કરવી. ૦નો વખત (રૂ.પ્ર.) કટોકટીનો વખત, બારીક સમય]

**અકડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'અક્કડ' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] અક્કડપણું. (૨) (લા.) ગર્વ, મગરૂરી

**અકડાટ** પું. [જુઓ 'અકડાવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] અકડાવું એ, અકડાવાની અસર

**અકડાવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'અક્કડ,' – ના.ધા.] અવયવોના સાંધા જડ થઈ જવા, સાંધા ઝલાઈ જવા. (૨) (લા). કામ કે મુસાફરીથી થાકી જવું. (૩) ભભકામાં રહેવું. (૪) ભીડમાં દબાવું. (૫) મગરૂરીમાં રહેવું

**અકડાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અક્કડ' + ગુ. 'આશ' ત. પ્ર.] અકડાઈ, ટટ્ટારપણું. (૨) (લા.) અતડાઈ. (૩) કડકાઈ, સખતપણું. (૪) ગર્વ, મગરૂરી

**અકડી-કકડી** સ્ત્રી 'એન ઘેન ડાહીનો ઘોડો' નામની એક રમત

**અકડુ** વિ. [જુઓ 'અક્કડ' + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] (લા.) ફાંકડું, અલબેલું [(૨) (લા.) ગર્વિષ્ઠ, મગરૂર

**અકડું** વિ. [જુઓ 'અક્કડ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] અક્કડ.

**અ-કતો** પું. [સં. अ + कृतकः] કામથી વિરામ પામવાનો દિવસ, અણોજો, પાખી. [-તે કાંતવું (રૂ.પ્ર.) સમય મળે એનો લાભ લઈ લેવો. ૦કાંતવો (રૂ.પ્ર.) ઉદ્યોગને લગતું કામકાજ બંધ રાખવું ને બીજું ઘરગતુ કામ કરવું. ૦પાળવો (રૂ.પ્ર.) કામકાજ બંધ રાખવું, પાખી પાળવી]

**અકત્તા** વિ. સહન ન થઈ શકે તેવું

**અ-કથ**[1] ન. [સં.] તંત્રશાસ્ત્રમાંનો વર્ણાત્મક ત્રિકોણ.(તંત્ર.)(૨) સંગીતમાંનાં અઠાવીસ ષાડવ તાનોમાંનું એક તાન (સંગીત.)

**અ-કથ**[2] વિ. [સં. अ-कथ्य > પ્રા. अकत्थ] ન કહી શકાય તેવું, અકથનીય. (૨) ન વર્ણવેલું. (૩) (લા.) અશ્લીલ, ભૂંડું

**અકથહ** ન [સં. अ + क + थ + ह તાંત્રિક વર્ણો] તંત્રશાસ્ત્ર માંહેનું એ નામનું એક ચક્ર; જુઓ 'અકડમ.' (તંત્ર.)

**અ-કથનીય** વિ. [સં.] કહ્યું ન જાય તેવું, અકથ્ય

**અ-કથિત** વિ. [સં.] ન કહેલું. (૨) વ્યાકરણમાં દ્વિકર્મક ક્રિયાપદનું ગૌણ (કર્મ). (વ્યા.) [કથન, ગાળ
**અ-કથન** ન [સં.] કહેવાનો અભાવ. (૨) (લા.) ઘૃણાસ્પદ
**અ-કથ્ય** વિ. [સં.] કહેવાય નહિ તેવું, અકથનીય. (૨) અનિર્વચનીય, વર્ણનાતીત
**અકથ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] બોલી ન શકાય તેવું હોવાપણું
**અકદ** સ્ત્રી. [અર.] કરાર, પ્રતિજ્ઞા. (૨) લગ્નના કરાર. (૩) ગળાનો હાર. (૪) મોતીની માળા
**અકદ-નામું** ન. [+જુઓ 'નામું'.] લગ્નનો લિખિત કરાર
**અકદ-બંદી** (-બન્દી) સ્ત્રી. [+ ફા.] છેડાછેડી બાંધવાપણું
**અક(-ખ)ની** સ્ત્રી. [અર. યખ્ની] સેરવા સાથે પકાવેલું ચોખાનું જમણ [પાનવાળું)
**અકનું-મકનું** ન. એક જાતનું ઘાસ (રોશ ઘાસનાં મૂળ જેવાં
**અકબક**[1] પું. [રવા.] બકબકાટ, બકવાદ. (૨) (લા.) ખટકો
**અકબક**[2] (-ક્ય) સ્ત્રી. ['એકી-બેકી' દ્વારા.] એકીબેકી
**અ-કપટ** ન. [સં.] કપટનો અભાવ
**અકબ** પું. [અર.] પગનો પાછલો ભાગ. (૨) ક્રિ.વિ. પાછળ, પછવાડે. [૦કરવું (રૂ.પ્ર.) પાછળ પડવું]
**અકબર** વિ. [અર.] સૌથી મોટું, મહત્તમ, શ્રેષ્ઠ. (૨) એ નામનો મુઘલ શહેનશાહ જલાલુદ્દીન (ઈ.સ. ૧૫૫૬-૧૬૦૫)
**અકબર-દિલી** વિ. [+ ફા.] અકબર બાદશાહના જેવું. (૨) અકબર બાદશાહે ચલાવેલું. (૩) અકબર બાદશાહના સમયનું
**અકબરી** વિ. [અર. + ફા. 'ઈ' પ્ર.] અકબરને લગતું. (૨) સ્ત્રી. ચોખાના લોટની એક વાનગી
**અક-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [સં. अक्षत >પ્રા. अक्खअ અખંડ દ્વારા + જુઓ 'બંધ'.] જેનો બાંધો-બંધ તૂટેલ નથી -અખંડ છે તેવું, સાબૂત. (૨) અનામત
**અકમિયો** પું. શેવડા એટલે જૈન જતિ કે પૂજના ચોરાસી ગચ્છોમાંનો એક પેટાગચ્છ. (જૈન.)
**અકર-ચકર** ક્રિ.વિ. [ગ્રા.] ગમે ત્યાંથી, ન જણાય તેવી જગ્યાએથી. (૨) હરકોઈ રીતે, ગમે તે પ્રકારે
**અ-કરણ** વિ. [સં.] ઇંદ્રિય વગરનું, 'ઇન્-ઑર્ગેનિક' (ન. દે.), (૨) ભૌતિક ઇંદ્રિયાદિથી પર (બ્રહ્મ-પરમાત્મતત્ત્વ વગેરે). (૩) ન. સાધનનો અભાવ. (૪) ખનીજ, 'ઇન્-ઑર્ગેનિક' (ન.ભૂ.શા.)
**અ-કરણીય** વિ. [સં.] ન કરવા જેવું
**અક(-ક્ક)રમ(-મે)ણ** (-ણ્ય) જુઓ 'અકર્મણ'. [કમનસીબ
**અ-ક(-ક્ક)રમી** વિ. [સં. अ + कर्मी પું.] અકર્મી, અભાગિયું,
**અક(-ક્ક)રમેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'અકર્મણ'
**અકરસાટ** પું. [સં. आकर्ष] હાથથી પેટ દાબતાં થતું દર્દ
**અકરં-ચકરં** (અકરમ્-ચકરમ્) જુઓ 'અકર-ચકર'.
**અકરાકેર** પું, [અર. અક્હરુલ્-કહ્ર્] કાળો કેર, હાહાકાર વર્તે એવો બનાવ, ગજબ,. (૨) ભયંકર વિનાશ
**અકરામ** ન. [અર. ઇક્રામ્] (હમેશાં પૂર્વપદમાં 'ઈનામ' કે 'માન' સાથે પ્રયોગ : 'ઈનામ-અકરામ' 'માન-અકરામ') ઉદારતા. (૨) કૃપા. (૩) બક્ષિસ [(જમીન)
**અકરાયા** વિ., સ્ત્રી. વાવવા માટે બરોબર ચોખ્ખી ન કરાયેલી
**અ-કરાવવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'કરાવવું.'] (લા.) (જાતને-પંડને) દૂષણ લગાડાવવું.
**અ-કરાવ્યું** વિ. [જુઓ 'અ-કરાવવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ખરાબ [અતિ ભયાનક
**અ-કરાળ-વિકરાળ** વિ. [સં. अ + कराल + वि-कराल]
**અકરાંતિયા-વેડા** પું., બ. વ. [જુઓ 'અકરાંતિયું' + 'વેડા.'] હદ બહાર ખાવાની ટેવ, ખાઉધર-વેડા
**અકરાંતિયું** વિ. [સં. आ - क्रान्त] હદ વટાવી ખાનારું, બહુ ખાનારું. (૨) ખાતાં ન ધરાય તેવું. (૩) (લા.) હદ બહાર જનારું
**અકરાં-બકરાંની ઝાંઝર** (-રય) સ્ત્રી. 'વાઘબકરી'ની રમત
**અકરી**[1] પું. કમોદ
**અકરી**[2] સ્ત્રી. અછત, મોંઘવારી
**અકરી-કટ** સ્ત્રી. ખડાઈ, પતરાજી, ફિશિયારી
**અકરી-કકરી** સ્ત્રી. એકબીજા પક્ષની રમતમાં ધૂળની ઢગલીઓ શોધવાના પ્રકારની રમત. (૨) રાચરચીલું, ઘરવખરીનો ઝીણો મોટો સામાન
**અકરી-બકરી** સ્ત્રી. મોઈદંડાની એક પ્રકારની રમત
**અ-કરુણ** વિ. [સં.] કરુણાહીન, નિર્દય [નિર્દયતા
**અકરુણ-તા, અ-કરુણા** સ્ત્રી. [સં.] કરુણતાનો અભાવ,
**અકરું**[1] વિ. [સં. उत्कुतोरु] ઊભું નહિ તેમ બેઠું પણ નહિ તેવી સ્થિતિનું, અડધા વાળેલા પગે બેઠેલું, અધૂકડું. (૨) (લા.) અસ્થિર [તેવું
**અ-કરું**[2] વિ. આકરું, સખત (૨) ઉપાય ન કરી શકાય
**અ-કર્કશ** વિ. [સં.] કર્કશ નહિ તેવું, કોમળ, કુમળું
**અ-કર્ણ** વિ. [સં.] કાન વિનાનું, બૂચું. (૨) બહેરું
**અ-કર્તવ્ય** વિ. [સં.] ન કરવા જેવું, અઘટિત. (૨) ન. દુરાચરણ
**અ-કર્તા** પું. [સં.] સાંખ્યમાં પ્રકૃતિથી જુદો અકર્મણ્ય પુરુષ. (૨) વિ. [સં., પું.] પ્રવૃત્તિ રહિત
**અ-કર્તુમ્** ક્રિ.વિ. [સં., कर्तुम्-अकर्तुम्-अन्यथा-कर्तुम् એમ વપરાતું] ન કરવાને (હે.કૃ.)
**અ-કર્તૃ** વિ., ન. [સં.] અકર્તા [(વ્યા.)
**અ-કર્તૃક** વિ. [સં.] જે ક્રિયાપદને કર્તા નથી તેવું, ભાવકર્તૃક.
**અકર્તૃ-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] કર્તાનો અભાવ, કર્તા હોવાપણાનો અભાવ [અપરાધ
**અ-કર્મ** ન. [સં.] કર્મનો અભાવ. (૨) દુષ્કર્મ. (૩) ગુનો,
**અકર્મક** વિ. [સં.] કર્મ નથી તેવું (ક્રિયાપદ). (વ્યા.)
**અકર્મ-કર** વિ. [સં.] કર્મ નહિ કરનારું. (૨) નિરર્થક
**અકર્મ-કારી** વિ. [સં., પું.] અકર્મકર, દુષ્કર્મકારી
**અ-કર્મક** વિ. [સં.] કામ ન કરનારું, નિરુદ્યમી. (૨) આળસુ
**અકર્મ(-ર્મે)ણ** (-ણ્ય) વિ., સ્ત્રી. [સં. अ-कर्मिणी > 'અકર્મણ્ય'] કમનસીબ, અભાગણી [નિષ્ક્રિય
**અ-કર્મણ્ય** વિ. [સં.] કામ કર્યા વિના બેસી રહેનારું,
**અકર્મણ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અકર્મણ્યપણું
**અ-કર્મભૂમિ** સ્ત્રી. [સં.] જ્યાં કર્મ કરવાનાં નથી હોતાં તેવી ભૂમિ, ભોગભૂમિ, સ્વર્ગ
**અકર્મા** પું. [સં.] કર્મ કરવાના બંધન વિનાનો પરમાત્મા. (૨) વિ. [સં., પું.] કામ ન કરનારું, નિષ્ક્રિય
**અ-કર્મી** વિ. [સં., પું.] (લા.) ભાગ્યહીન, અભાગિયું, કમનસીબ. (૨) દુષ્કર્મી, પાપી, અપરાધી

**અ-કર્મેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'અકર્મણ'.
**અ-કલ**[1](-ળ) વિ [સં. अ-कल] કળી ન શકાય તેવું, ગહન, અગમ્ય, ગૂઢ [જુઓ 'અક્કલ'માં.]
**અકલ**[2] સ્ત્રી. [અર. અક્લ્] બુદ્ધિ, સમઝ, મતિ. [રૂઢિપ્રયોગો
**અક(-ક્ક)લક(-ગ)રો** પું. [અર. આકિર્ કર્હા.] બંગાળા અરબસ્તાન અને મિસરમાં થતી એક વનસ્પતિ
**અકલ-કલ(-ળ)** વિ. [સં.] જેની કળા ન સમઝાય તેવું
**અકલકંટો** (-કણ્ટો) પું. [સં. उत्कण्टक] ઊંટકટો નામની વનસ્પતિ
**અકલ-મ(-મૂ)ઠું** વિ. [જુઓ 'અકલ.[2]' + સં. मृष्टक > પ્રા. मट्ठअ.] અકલ સાફ થઈ ગઈ છે તેવું, અત્યંત મૂર્ખ
**અક(-ક્ક)લ-મંદ** (-મન્દ) વિ. [જુઓ 'અકલ[2]' + ફા. પ્રત્યય] અક્કલવાળું, બુદ્ધિશાળી, સમઝદાર
**અક(-ક્ક)લ-મંદી** (-મન્દી) સ્ત્રી. [+ ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] બુદ્ધિમત્તા, સમઝ, 'કૉમન સેન્સ' (પા.ક઼ો.)
**અક(-ક્ક)લ-મૂઠું** વિ. [સં. मृष्टक- > પ્રા. मुट्ठअ-] જુઓ 'અકકલ-મઠું.'
**અક(-ક્ક)લ-લકડિયું** વિ. [જુઓ 'અકલ[2]' + 'લાકડું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અક્કલ-રૂપી લાકડી જેની પાસે છે તેવું, પ્રત્યુત્પન્નમતિ
**અ-કલંક**[1] (-કલઙ્ક) વિ. [સં.] કલંક વિનાનું, ડાઘા વિનાનું. (૨) (લા.) દોષ કે એબ વિનાનું
**અકલં(-ળં)ક**[2] (-કલ(ળ)ઙ્ક) [સં. कल्कि(અવતાર)નો વિકાર] કલ્કિ અવતાર, નકળંક
**અ-કલંકિત** (-કલઙ્કિત) વિ. [સં.] કલંક વિનાનું, નિષ્કલંક, અકલંક, અકલંકી
**અ-કલંકી** (-કલઙ્કી) વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અકલંક.[1]'
**અ-કલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] કલાનો અભાવ. (૨) (લા.) ખરાબ
**અ-કલિ(-ળિ)ત** વિ. [સં.] જાણી ન શકાયેલું, ન ધારેલું. (૨) ન કળી શકાય તેવું, અગમ્ય, ગૂઢ
**અકલિયત** સ્ત્રી. [અર. અક્લિય્યત્] અક્કલ હોવાપણું
**અક(-ક્ક)લી** વિ. [જુઓ 'અકલ[2]' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] અક્કલવાળું. (૨) (લા.) કસબી, હિકમતી, યુક્તિબાજ
**અ-કલ્પ** પું. [સં.] ધર્મશાસ્ત્ર મુજબ આચરણ ન રાખવું એ. (૨) વિ. સાધુને ન ખપે તેવો (આહાર). (જૈન.)
**અ-કલ્પનીય** વિ. [સં.] જેની કલ્પના ન થઈ શકે તેવું, કલ્પનાતીત
**અ-કલ્પિત** વિ. [સં.] જેની કલ્પના કરવામાં નથી આવી તેવું, કલ્પનાતીત. (૨) સત્યાત્મક, 'રિયલ' [(મન. રવ.)
**અકલ્પિત વાદ** પું. [સં.] સત્યાત્મક સિદ્ધાંત, 'રિયાલિઝમ'
**અ-કલુષ, -ષિત** વિ. [સં.] મેલ વિનાનું, શુદ્ધ. (૨) (લા.) પાપ વિનાનું, નિષ્પાપ, નિર્દોષ
**અકલુષિત-તા** સ્ત્રી. [સં.] અકલુષિતપણું
**અ-કલ્પ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'અ-કલ્પનીય.' [કાર
**અ-કલ્મષ** વિ. [સં.] નિષ્પાપ, નિષ્કલંક. (૨) નિર્દોષ, નિર્વિ-
**અ-કલ્પ્ય** વિ. [સં.] કળ્યામાં ન આવે તેવું, અકલ્પ્ય
**અ-કલ્યાણ** ન. [સં.] અમંગળ, અશુભ. (૨) અનિષ્ટ, ભૂંડું
**અકવાડું** વિ. એક જાતના પથ્થરનું
**અ-કવિ** વિ., પું. [સં., પું.] જેનામાં કાવ્ય કરવાની શક્તિ નથી તેવો માણસ, જોડકણાં રચનારો. (૨) (લા.) અબૂધ, મૂર્ખ
**અ-કવિતા** સ્ત્રી. [સં.] અકવિપણું. (૨) જેમાં કાવ્યત્વનો અભાવ છે તેવું પદ્ય. (૩) દોષયુક્ત કવિતા
**અ-કવિત્વ** ન. [સં.] અકવિપણું
**અ-કષાય** વિ. [સં.], **-યી** વિ. [સં., પું.] ક્રોધ માન માયા અને લોભ એ ચાર વિકારો વિનાનું
**અકસ** પું. [અર. અક્સ્] દ્વેષ, કિન્નો, ખાર. (૨) કુસંપ. (૩) અદાવત, દુશ્મની
**અકસ-ખોર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] દ્વેષીલું, કિન્નાખોર
**અકસર** ક્રિ.વિ. [અર. અક્સર્] ઘણું કરીને, મોટે ભાગે, ઘણુંખરું. (૨) કોઈ વેળા, ક્વચિત્. (૩) સામાન્ય રીતે. (૪) વારંવાર, વખતોવખત. [**૦ઔકાત** (રૂ. પ્ર.) વારંવાર, વારે ઘડીએ]
**અકસરીય** ક્રિ.વિ. [અર.] ખાસ કરીને, મુખ્યત્વે
**અકસીર** વિ. [અર. 'ઇક્સીર્' રસાયણ, કીમિયો] આબાદ અસર કરે તેવું (ઔષધ, દવા), રામબાણ. (૨) સ્ત્રી. પારસમણિ
**અ-કસ્માત્** ક્રિ.વિ. [સં. अकस्मात् પાં.વિ., એ.વ.] કોઈ કારણ વિના, અણધારી રીતે, અચાનક, એકાએક
**અકસ્માત** પું. [સં. अकस्मात् ઉપરથી ગુ. માં નામ તરીકે] અણધાર્યો બનેલો બનાવ, ઓચિંતી આફત, હોનારત
**અ-કળ** જુઓ 'અ-કલ.[1]'
**અકળ-વિકળ** વિ. [સં. आकुल-व्याकुल] આકુળવ્યાકુળ, ગભરાયેલું, અતિ વિહ્વલ. (૨) અસ્વસ્થ [(પરમાત્મ તત્ત્વ)
**અકળ-સ્વરૂપ** વિ. [સં.] જેના સ્વરૂપને કળાય એમ નથી તેવું
**અકળંક** (-કળઙ્ક) જુઓ 'અકલંક[2]'.
**અ-કળા** જુઓ 'અ-કલા'. [ગભરામણ, મૂંઝવણ
**અકળાટ** પું. [જુઓ 'અકળાવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] આકુલતા,
**અકળામણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અકળાવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ.પ્ર.] આકુલતા, ગભરામણ, મૂંઝવણ. (૨) કંટાળો
**અકળાવવું** જુઓ નીચે 'અકળાવું'માં.
**અકળાવું** અ.ક્રિ. [સં. आकुल ઉપરથી ના.ધા.] વ્યાકુલ થવું, ગભરાવું, મૂંઝાવું. (૨) કંટાળવું, ત્રાસવું. **અકળાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. (૨) કાયર કરવું
**અ-કળિત** જુઓ 'અ-કલિત'. [કલ્પી ન શકાય તેવું
**અ-કળ્યું** વિ. [જુઓ 'કળવું + 'ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.'] અકળિત,
**અ-કંટક**(-કણ્ટક) વિ. [સં.] નિષ્કંટક, નિર્વિઘ્ન, અડચણ વિનાનું
**અ-કંપ** (-કમ્પ) ક્રિ.વિ. [સં., વિ.] કંપિત થયા વિના. (૨) યથાર્થ, સત્ય, હોય તેવી રીતે
**અ-કંપન** (-કમ્પન) ન. [સં.] કંપનનો અભાવ, સ્થિરતા
**અ-કંપનીય** (-કમ્પનીય) વિ. [સં.] ન ડગે તેવું, અડગ. (૨) (લા.) નીડર
**અ-કંપિત** (-કમ્પિત) વિ. [સં.] ન ડગેલું, સ્થિર, અચલ
**અ-કંપ્ય** (-કમ્પ્ય) વિ. [સં.] ન ડગે તેવું, અકંપનીય
**અકાકિયો** પું. એ નામની બાવળના ઝાડની એક જાત. (૨) પરડિયાનો રસ
**અ-કાજ** ન. [સં. अ-कार्य > પ્રા. अ-कज्ज] અકાર્ય, ખોટું કામ

**અ-કાટચ** વિ. [સંસ્કૃતાભાસી હિં. काट् ધાતુ છે એમ ગણી વિ.કૃ.] જેનું ખંડન ન થઈ શકે તેવું (દલીલ વગેરે)

**અ-કાતર** વિ. [સં.] કાતર-બીકણ નહિ તેવું. (૨) (લા.) બાયલું નહિ તેવું

**અકાદમી** સ્ત્રી. [અં. ઍકેડેમી] પંડિતોની અભ્યાસ-શાળા (ન.લ.), વિદ્વ-મંડળી (ન.ભો.), સાહિત્ય-વિજ્ઞાન-સભા (મ.હ.), સંગમ (વિ.ક.), સંસદ (આ. બા.). (૨) વિદ્યાધામ, ગુરુકુળ (દ.બા.)

**અકાનજ** પું. [આફ્રિકી] એ સંજ્ઞાથી જાણીતો એક જાતનો આફ્રિકાનો ગૂંદર (મોંમાં નાખતાં શરૂમાં મોળો, પછી તીખાશ પડતો)

**અકાબ** ન. [અર. ઉકાબ્] ગરુડ પક્ષી [દાર, અમલદાર

**અકાબર** પું. [અર. અકાબિર્] પ્રતિષ્ઠિત માણસ. (૨) હોદ્દે-

**અ-કામ[1]** વિ. [સં.] કામના વિનાનું, નિષ્કામ. (૨) કર્મક્ષય થતાં નાશ પામે તેવું. (જૈન.). (૩) પું. [સં.] મોક્ષ. (જૈન.)

**અ-કામ[2]** ન. [+જુઓ 'કામ.[2]'] બૂરું કામ [કરેલું

**અકામ-કૃત** વિ. [સં.] નિષ્કામ ભાવે કરેલું. (૨) અજાણમાં

**અકામ-કૃત્ય** ન. [સં.] ફળની ઇચ્છા વિના કરેલું કામ. (જૈન.)

**અકામત** સ્ત્રી. [અર. ઇકામત્] નમાજ પઢવાને વખતે બોલવામાં આવતી નાની બાંગ (ઇસ્લા.)

**અકામ-તા** સ્ત્રી. [સં.] નિષ્કામ ભાવ

**અકામ-નિર્જરા** સ્ત્રી. [સં.] નિર્જરાની ઇચ્છા વિના પરાધીનપણે સહન કરાતાં ભૂખ-તરસ, પરતંત્રપણે કરવામાં આવતો ભોગત્યાગ. (જૈન.)

**અકામ-મરણ** ન. [સં.] અજ્ઞાનપણે વિષય આદિની આસક્તિમાં થતું મરણ, બાલમરણ-અપંડિતમરણ. (જૈન.)

**અ-કામી** વિ. [સં., પું.] નિષ્કામ ભાવવાળું. (૨) જિતેંદ્રિય

**અ-કામુક** વિ. [સં.] અકામી, લંપટ ન હોય તેવું

**અ-કામ્ય** વિ. [સં.] ન ઇચ્છવા યોગ્ય [કામદેવ

**અ-કાય** વિ. [સં.] દેહ ન હોય તેવું. (૨) પું. [સં.] અનંગ,

**અકાર[1]** પું. [સં.] 'અ' વર્ણ

**અ-કાર[2]** ક્રિ.વિ. [સં. अ-कृનો વિકાસ] અકારણ, ફોગટ

**અ-કારક** વિ. [સં.] કરતો કારવતો અને બધું કરતો અવિદ્યમાન (આત્મા). (વેદાંત.)

**અ-કારક-વાદ** પું. [સં.] ત્રેવીસ વાદોમાંનો એક વાદ. (જૈન.)

**અ-કારજ** ન. [સં. अ-कार्य. અર્વા. તદ્ભવ] અકાર્ય, ખોટું કામ. (૨) ક્રિ.વિ. ફોગટ, વ્યર્થ

**અ-કારણ** વિ., ક્રિ.વિ. [સં. अ-कारणम्] કારણ વિના, નિષ્કારણ, 'સ્પૉન્ટેનિયસ' (દ.બા.). (૨) ફોગટ, અમથું, નકામું, 'અન્-વૉરન્ટેડ'

**અકારણ-વાદ** પું. [સં.] કારણ વિના કરવામાં આવતી ચર્ચા-વિચારણા. (૨) જગતનું કોઈ કારણ નથી એવો મત ધરાવતો વાદ

**અકારણવાદી** વિ. [સં., પું.] અકારણવાદમાં માનનારું

**અ-કારત(-થ)** ક્રિ.વિ. [સં. अ-कार्यार्थे] નિષ્ફળ, ફોગટ, વ્યર્થ, નકામું. (૨) વપરાશમાં ન હોય તેવું

**અકારાદિ** વિ. [સં. अकार + आदि] 'અ' વર્ણથી શરૂ થતું

**અકારાંત** (-રાન્ત) વિ. [સં. अकार + अन्त] જેને છેડે 'અ' વર્ણ છે તેવું શબ્દ કે પદ)

**અ-કારી** વિ. [સં., પું.] કુદરત પોતાના ચાલુ નિયમો પ્રમાણે વર્તે છે તેવા મતનું. (૨) વિ., પું. [સં., પું.] એ નામનો એક પંથ-સંપ્રદાય

**અકારું** વિ. [સં. अ-कारक કાંઈ ન કરતાં બેસી રહેનારું] (લા.) અપ્રિય, અણગમતું, નાપસંદ. (૨) અળખામણું. [૦પાડવું (રૂ.પ્ર.) અકારું લાગે તેવું કરવું. (૨) જૂઠું કે ખોટું પાડવું]

**અ-કાર્પણ્ય** ન. [સં.] બિચારાપણાનો અભાવ. (૨) લોભી ન હોવાપણું. (૩) વિ. [સં.] સાંસારિક મિથ્યાજ્ઞાનને મુક્ત કરનારું. (વેદાંત.)

**અ-કાર્ય** વિ. [સં.] ન કરવા જેવું. (૨) ન. અયોગ્ય કાર્ય, અકૃત્ય, દુષ્કર્મ, દુરાચરણ. (૩) ખોટું કામ

**અ-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] અયોગ્ય સમય, કસમય. (૨) દુકાળ. (૩) વિ. કસમયનું [કરનારું. (જૈન.)

**અકાલ-ચારી** વિ. [સં., પું.] ટાણું જોયા વિના ગોચરી (ભિક્ષા)

**અ-કાલજ** વિ. [સં.] સમય પૂરો થયા પહેલાં જન્મેલું

**અકાલ-જ્વર** પું. [સં.] દુકાળમાં આવતો ટાયફસના પ્રકારનો એક તાવ, 'ફૅમિન ફીવર'

**અકાલ-દંત** (-દન્ત) પું. [સં.] એક બાળરોગ

**અકાલ-નિવારણ** ન. [સં.] દુકાળમાં અપાતી રાહતનું કાર્ય, 'ફૅમિન-રિલીફ' [મોત, અકાલ-મૃત્યુ

**અકાલાવસાન** ન. [સં. अकाल + अवसान] કવેળાએ થયેલું

**અ-કાલિક** વિ. [સં.] કવેળાનું, કસમયનું, કમોસમી

**અકાલિયો** વિ., પું. [સં. अ-कालिक] એ નામનો એક યમદૂત (સમય થયા વિના આવી પહોંચતો મનાતો)

**અકાલી** વિ. [સં. 'अकाल' શીખ સંપ્રદાયની માન્યતાનો ઈશ્વર; પું.] શીખ સંપ્રદાયના ત્રણ ફિરકાઓમાંના' અકાલ'નું અનુયાયી

**અકાલીન** વિ. [સં.] કસમયનું, કમોસમનું [ક્રૉનિઝમ'.

**અકાલીન-તા** સ્ત્રી. [સં.] કવેળા. (૨) કાલવિપર્યાસ, 'ઍને-

**અ-કાલ્પનિક** વિ. [સં.] કલ્પનાથી ન થયેલું, અણધાર્યું. (૨) સ્વાભાવિક, કુદરતી [પદ્ય. (૨) ખરાબ કાવ્ય

**અ-કાવ્ય** ન. [સં.] કાવ્યતત્ત્વના સર્વથા અભાવવાળું સામાન્ય

**અ-કાળ** જુઓ 'અ-કાલ'.

**અ-કાંડ** (-કાણ્ડ) વિ. [સં.] ડાળાંડાંખળાં વિનાનું. (૨) ડીંટિયાં વિનાનું. (૨) (લા.) આકસ્મિક, ઓચિંતું. (૩) અઘટિત, અયોગ્ય [ધાંધલ, વિતંડાવાદ. (૨) મિથ્યાવાદ

**અકાંડ-તાંડવ** (અકાણ્ડ-તાણ્ડવ) ન. [સં.] (લા.) કસમયની

**અકાંડ-પ્રથન** (-કાણ્ડ-) ન. [સં.] કાવ્યાદિનો એ નામનો એક દોષ. (કાવ્ય.)

**અ-કાંતિ** (-કાન્તિ) વિ. [સં.] ઉજાસ વગરનું, ઝાંખું

**અ-કિંચન** (-કિઞ્ચન) વિ. [સં.] જેની પાસે કશું જ (દ્રવ્યાદિ) નથી તેવું, નિર્ધન, સાવ ગરીબ [(૨) સ્વેચ્છાએ સર્વત્યાગ

**અકિંચન-તા** (-કિઞ્ચન-) સ્ત્રી. [સં.] અકિંચનપણું, નિર્ધનતા.

**અકિંચિત્** (-કિઞ્ચિત્) વિ., ક્રિ.વિ. [સં. किञ्चित् પૂર્વે નિરર્થક 'અ'નો આગમ] કિંચિત્, થોડું, જરા

**અ-કિંચિત્કર** (-કિઞ્ચિ-) વિ. [સં.] કશું જ ન કરનારું. (૨) (લા.) અસમર્થ. (૩) કોઈ સાધ્યની એટલે સિદ્ધ થઈ શકે તેવી બાબતની સાબિતી કરી ન શકે તેવું. (તર્ક.)

**અકીક** પું. [અર.] આભૂષણમાં વપરાતો એક જાતનો કિંમતી પથ્થર [ની વસ્તુઓ બનાવનાર કારીગર
**અકીકિયો** વિ., પું. [જુઓ 'અકીક' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અકીક-
**અકીદત** સ્ત્રી. જુઓ 'અકીદા.' [વફાદારી, નિમકહલાલી
**અકીદા** પું. [અર. અકીદત્] યકીન, શ્રદ્ધા, વિશ્વાસ. (૨) (લા.)
**અકીમ** વિ. [અર.] વાંઝિયું
**અકીમા** સ્ત્રી. [અર.] વાંઝણી સ્ત્રી, વરોડ [બદનામી
**અ-કીર્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કીર્તિનો અભાવ. (૨) અપકીર્તિ, અપજશ,
**અકીર્તિ-કર** વિ. [સં.] અકીર્તિ કરાવે તેવું [નિખાલસ
**અ-કુટિલ** વિ. [સં.] વાંકું નહિ તેવું, સીધું. (૨) નિષ્કપટી,
**અકુટિલ-તા** સ્ત્રી. [સં.] સીધાપણું, સરળતા
**અ-કુતોભય** વિ. [સં.] કોઈ બાજુએથી ભય નથી તેવું, નિર્ભય [નહિ તેવું
**અ-કુત્સિત** વિ. [સં.] ન નિંદાયેલું, અનિંદિત. (૨) નીચ
**અ-કુદરતી** વિ. [+ જુઓ 'કુદરતી'.] કુદરતના નિયમોથી વિરુદ્ધનું, અસ્વાભાવિક, કૃત્રિમ
**અ-કુપિત** વિ. [સં.] ગુસ્સે ન થયેલું, નહિ કોપેલું
**અ-કુલ** વિ. [સં.] વર્ણસંકર, હલકા કુળનું [વેશ્યા
**અ-કુલાંગના** (-કુલાઙ્ગના) સ્ત્રી. [સં.] હલકા કુળની સ્ત્રી. (૨)
**અ-કુલીન** વિ. [સં.] હલકા કુળનું
**અકુલીન-તા** સ્ત્રી. [સં.] કુલીનતાનો અભાવ
**અ-કુશલ(-ળ)** વિ. [સં. अ-कुशल] આવડત વગરનું, અણ-કસબી. (૨) અમંગળ. (૩) નાદુરસ્ત. (૪) ન. કુશલતાનો અભાવ, અમંગળ
**અકુશલ(-ળ)-તા** સ્ત્રી. [સં.] અણઆવડત
**અ-કુંઠ** (-કુણ્ઠ) વિ. [સં.] પાછું પડે નહિ તેવું, અકુંઠિત, કાર્યસાધક, કાર્યદક્ષ. (૨) સ્થિર, દૃઢ, અચળ
**અ-કુંઠિત** (-કુણ્ઠિત) વિ. [સં.] અકુંઠ, બૂઠું નહિ તેવું. ધારદાર, તીક્ષ્ણ (૨) પાછું પડે નહિ તેવું [ત.પ્ર.] અકોણાપણું
**અ-કૂ(-કો)ણાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'અકૂ(-કો)ણું' + ગુ. 'આઈ'
**અકૂ(-કો)ણું** વિ. [સં. अ-कोमल] આળવીતરું, અટકચાળું. (૨) અવળચંડું, આડું. (૩) વાદીલું, હઠીલું
**અ-કૃત** વિ. [સં.] ન કરેલું. (૨) ઉત્પન્ન ન થયેલું. (૩) ન. [સં.] અયોગ્ય કે ખોટું કામ [સ્વયંભૂ
**અ-કૃતક** વિ. [સં.] અ-કૃત્રિમ, સ્વાભાવિક રીતે થયેલું,
**અ-કૃતકર્મા** વિ. [સં., પું.], જેણે કાર્ય કર્યું નથી તેવું, કાર્ય પૂરું કર્યું નથી તેવું
**અ-કૃતકાર્ય, અ-કૃતકૃત્ય** વિ. [સં.] (૨) અકૃતાર્થ, અસફળ
**અ-કૃતઘ્ન** વિ. [સં.] ઉપકાર ઉપર અપકાર ન કરનારું
**અ-કૃતજ્ઞ** વિ. [સં.] ઉપકાર ઉપર અપકાર કરનારું, કૃતઘ્ન
**અકૃતજ્ઞ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કૃતજ્ઞતા-કદર બૂઝવાપણાનો અભાવ, કરેલા ઉપકારનું વિસ્મરણ. (૨) કૃતઘ્નતા, બેવફાઈ
**અ-કૃતાત્મા** વિ. [સં.अकृत + आत्मा પું.] અસંસ્કારી.(૨) ધર્મનું યથાયોગ્ય પાલન નથી કર્યું તેવું
**અ-કૃતાર્થ** વિ. [સં. अकृत + अर्थ] કૃતાર્થ નહિ તેવું, અસફળ
**અ-કૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] અયોગ્ય કૃતિ
**અ-કૃતી** વિ. [સં., પું.] શ્રમ નથી કર્યો તેવું, અ-વિદ્વાન, અભણ. (૨) અસમર્થ
**અકૃતોદ્વાહ** વિ. [સં. अकृत + उद्वाह] જેણે લગ્ન કર્યાં નથી તેવું, અપરિણીત
**અ-કૃત્ય** ન. [સં.] ન કરવા જેવું કાર્ય, ખરાબ કામ
**અકૃત્ય-કારી** વિ. [સં., પું.] અકૃત્ય કરનારું, દુષ્કૃત્ય કરનારું
**અ-કૃત્રિમ** વિ. [સં.] કૃત્રિમ નહિ તેવું, સ્વાભાવિક, કુદરતી. (૨) ખરેખરું
**અકૃત્રિમ-તા** સ્ત્રી. [સં.] સ્વાભાવિકતા
**અ-કૃપણ** વિ. [સં.] દીનતા-રહિત, સ્વભાવનું ગરીબ નહિ તેવું. (૨) કંજૂસાઈ ન કરનારું, ઉદાર [નારાજી
**અ-કૃપા** સ્ત્રી. [સં.] કૃપા-મહેરબાનીનો અભાવ. (૨) ઇતરાજી,
**અકે(-ક્કે)ક(-કું)** વિ. [સં. एकैक > પ્રા. एक्केक्क- + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] એક એક જુદું જુદું, પ્રત્યેક, દરેક
**અકેકાર** પું. [રવા.] કળેળાટ, અરેરાટી. (૨) ભુમાટો, રાડારાડ
**અકેકું** જુઓ 'અકેક'.
**અ-કેતન** વિ. [સં.] ઘરબાર વિનાનું ['એમૉર્ફસ'. (પ.વિ.)
**અ-કેલાસીય** વિ. [સં.] પાસા વિનાનું, બિન-પાસાદાર
**અ-કેવલ** વિ. [સં.] અશુદ્ધ. (જૈન.) [(જૈન.)
**અ-કેવલી** વિ. [સં., પું.] કેવલ જ્ઞાની કે સર્વજ્ઞ નહિ તેવું.
**અકોટ**[1] ન. [સં., પું., ન.] સોપારીનું ઝાડ. (૨) સોપારીનું ફળ
**અકોટ**[2]**(-ત)** ન. મોળાકતના વ્રતમાં એક વખત જમી બીજે વખત જમવા માટે ઊઠયા સિવાય ત્યાં ને ત્યાં બેસી રહેવું એ
**અકોટડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અકોટો + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી પ્રત્યય + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.], **અકોટિયું** ન. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.], **અકોટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અકોટડી'] ગ્રામીણ સ્ત્રીઓનું કાને પહેરવાનું એ નામનું નાનું ઘરેણું, નાનો અકોટો
**અકોટો** પું. સ્ત્રીઓને કાનની બૂટમાં પહેરવાનું ગોળ ચકરડી જેવું વજનદાર ઘરેણું, ત્રોટી, લોળિયું
**અ-કોણાઈ** જુઓ 'અકૂણાઈ.'
**અ-કોણિક** વિ. [સં.] કોણ કે ખૂણો ન કરે તેવું, 'એગૉનિક.' (પ.વિ.) [રેખા. (ગ.)
**અ-કોણિક રેખા** સ્ત્રી. [સં.] બરોબર ઉત્તર-દક્ષિણ જોડતી
**અ-કોણું** જુઓ 'અકૂણું.'
**અ-કોત** જુઓ 'અકોટ[2]' [તેવું
**અ-કોપિત** વિ. [સં.] જેને ગુસ્સો કરાવવામાં નથી આવ્યો
**અ-કોપ્ય** વિ. [સં.] ગુસ્સે ન થાય તેવું. (૨) ગુસ્સે કરાવી ન શકાય તેવું [સ્વભાવનું
**અ-કોમલ(-ળ)** વિ. [સં.] કોમળ નહિ તેવું. (૨) અકૂણા
**અ-કોવિદ** વિ. [સં.] અપંડિત. (૨) અજ્ઞ, અણસમજુ
**અ-કોશી(-ષી)** વિ. [સં., પું.] સજીવ દ્રવ્યના એકમ જથ્થા-વાળી ઝીણામાં ઝીણી કોથળી વિનાનું (પ્રાણી). (પ્રા.વિ.)
**અ-કોષ્ઠી** વિ. [સં., પું.] શરીરના કોઠા વિનાનું-ચપટું (પ્રાણી). (પ્રા.વિ.) [સરળતા, સીધો સ્વભાવ હોવાપણું
**અ-કૌટિલ્ય** ન. [સં.] કુટિલતાનો અભાવ, અકુટિલતા. (૨)
**અ-કૌશલ(-લ્ય)** ન. [સં.] કુશલતાનો અભાવ, અણઆવડત, બોથડપણું. (૨) કુશળતા-સુખાકારી-સલામતીનો અભાવ
**અક્કડ** વિ. [સં. उत्कट- > પ્રા. उक्कड तीव्र, પ્રચંડ, પ્રખર] ન વળે તેવું, ટટ્ટાર, કડક. (૨) (લા.) અણનમ. (૩) તોરી,

ગર્વીલું, મિજાજી. (૪) ન. વીંજણાના આકારની પૂછડીવાળું એક પારેવું [વાળો માણસ

**અક્કડ-ખાં** પું. [+ફા. 'ખાન્'-અમીર] (લા.) ઘણી મગરૂબી-

**અક્કડ(-ર)-ચક્કડ(-ર)** વિ. જુઓ 'અક્કર-ચક્કર'.

**અક્કડ-તા** સ્ત્રી. [+સં. 'તા' ત.પ્ર.] અક્કડપણું, અકડાઈ

**અક્કડ-ફક્કડ** વિ. [+જુઓ 'ફક્કડ'.] (લા.) ટટ્ટાર, રોફવાળું, છેલાણી [ફાંકડું, છેલછબીલું

**અક્કડ-બાજ** વિ. [+ફા. પ્રત્યય] અક્કડાઈવાળું. (૨) રંગીલું,

**અક્કડ-લકડિયું** જુઓ 'અકલ-લકડિયું.' [લકડિયું'.

**અક્કડ-લક્કડ** વિ. [+જુઓ 'લક્કડ'.] (લા.) જુઓ 'અકલ-

**અક્કડંગ(-ડ઼ૂંગ)** વિ. [+સં. अङ्ग ગુ. સંધિ] સીધું, ટટ્ટાર

**અક્કડાઈ** સ્ત્રી. [+ગુ. 'આઈ 'ત.પ્ર.] અક્કડપણું, અકડાઈ. (૨) ટટ્ટારપણું. (૩) (લા.) તોર, ગર્વ

**અક્કર-ચક્કર** ક્રિ. વિ. ['ચક્કર'નો દ્વિર્ભાવ] અચાનક, અણધાર્યું. (૨) આડું અવળું સમઝાવીને

**અક્કર-ફક્કર** વિ. [રવા.] જુઓ 'અક્કડ-ફક્કડ'.

**અક્કરમ(-મે)ણ** (-ણ્ય) જુઓ 'અકર્મણ'.

**અક્કરમી** વિ. [સં. अ-कर्मी પું.] જુઓ 'અ-કર્મી'.

**અક્કરમેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'અકરમણ'.

**અક્કર્મ(-મેં)ણ** (-ણ્ય) જુઓ 'અકર્મણ'.

**અક્કર્મી** વિ. [સં. अ-कर्मी] જુઓ 'અકર્મી'.

**અક્કર્મેણ** (-ણ્ય) જુઓ અક્કર્મણ'.

**અક્કલ** સ્ત્રી. [અર. અકલ્] જુઓ 'અકલ[૧]' [**૦ઊંધી થઈ જવી** (રૂ. પ્ર.) બુદ્ધિ ફરી જવી. **૦ખર્ચવી** (રૂ. પ્ર.) બુદ્ધિનો ઉપયોગ કરવો. **૦ગામ જવી, ૦ઘેર જવી** (રૂ. પ્ર.) અક્કલ ખોઈ નાખવી, ભાન ભૂલવું. **૦ગીરો મૂકવી** (રૂ. પ્ર.) બીજાની બુદ્ધિએ ચાલવું. (૨) મૂર્ખ બનવું. **૦ગૂમ થઈ જવી** (રૂ. પ્ર.) અક્કલ ખોઈ બેસવી. (૨) છક થઈ જવું. **૦ઘરેણે મૂકવી** (રૂ. પ્ર.) પારકી અક્કલે ચાલવું. (૨) મૂર્ખ બનવું. **૦ચરવા જવી** (રૂ. પ્ર.) ભાન ભૂલવું. **૦છાપરે મૂકવી** (રૂ. પ્ર.) સમઝયા વિના અભિપ્રાય આપવો. **૦દોડાવવી, ૦ચલાવવી, ૦પહોંચાડવી** (રૂ. પ્ર.) વિચારી બુદ્ધિપૂર્વક કામ કરવું. **૦ના કાંકરા** (રૂ. પ્ર.) બુદ્ધિનો નાશ, બેવકૂફી ભરેલું વર્તન. **૦ની ખાણ** (રૂ. પ્ર.) બહુ અક્કલવાળું માણસ. (૨) મૂર્ખ. **૦નું આગળું** (રૂ. પ્ર.) દોઢ ડાહ્યું. **૦નું આંધળું, ૦નું ઓથમીર, ૦નું દુશ્મન, ૦નું બારદાન, ૦નો ઇસ્કોતરો, ૦નો ઉધારો, ૦નો કોટ, ૦નો ખાં, ૦નો દરિયો, ૦નો સમુદર** (રૂ. પ્ર.) બુદ્ધિહીન, મૂર્ખ. **૦પર પડદો પડવો** (રૂ.પ્ર.) બુદ્ધિ મંદ થઈ જવી. **૦ફૂટવી** (રૂ.પ્ર.) બુદ્ધિનાશ થવો. **૦બહેર મારી જવી, ૦મારી જવી** (રૂ. પ્ર.) બુદ્ધિ ન ચાલવી. **૦વેચવી** (રૂ. પ્ર.) બુદ્ધિનું દેવાળું કાઢવું, બુદ્ધિહીનતા બતાવવી. **૦વેચાતી લેવી** (રૂ.પ્ર.) અન્યની શિખામણ લેવી. **૦વેચી ખાવી** (રૂ.પ્ર.) મૂર્ખ બનવું. **૦વેચી ચણા ખાવા** (રૂ.પ્ર.) છેતરાવું, ઠગાવું. (૨) હલકું કામ કરવું. **૦વેરાઈ જવી** (રૂ. પ્ર.) વધારે પડતું ડહાપણ બતાવવું. **૦સાથે રાખવી** (રૂ. પ્ર.) ચેતીને ચાલવું]

**અક્કલક(-ગ)રો** જુઓ 'અકલકરો.'

**અક્કલ-બાજ, ૦ખાં** પું. [+ફા. 'ખાન્'-અમીર] જુઓ, 'અકલ-બાજ.'

**અક્કલ-બુટ્ટું** ન. [+જુઓ 'બુટ્ટું'.] (લા.) ધિલોડું, ઝિલોડું, ઘોલું, ટીંડોરું

**અક્કલબેર** પું. [હિં. अकलबीर] ભાંગની જાતની એક વનસ્પતિ

**અક્કલક(-ગ)રો** જુઓ 'અકલકરો.'

**અક્કલ-મ(-મૂ)ઠું** જુઓ 'અકલ-મઠું.'

**અક્કલ-મંદ** (-મન્દ), જુઓ 'અકલ-મંદ'.

**અક્કલમંદી** (-મન્દી) જુઓ 'અકલ-મંદી.'

**અક્કલ-મૂઠું** જુઓ 'અકલ-મઠું'.

**અક્કલ-લક(-ક્ક)ડિયું** જુઓ 'અકલ-લકડિયું.'

**અક્કલ-વંત** (-વન્ત) વિ. [+સં. वत् > પ્રા. वंत (< સં. वान्) પું.] અક્કલવાળું

**અક્કલી** જુઓ 'અકલી.'

**અક્કા** સ્ત્રી. [રવા.] ઇટ્ટા, અબોલા, ભાઈબંધી તોડવી એ

**અક્કેક,-કું** જુઓ 'અકેક'.

**અક્ટોબર** જુઓ 'ઑક્ટોબર.'

**અ-ક્રમ** પું૦ [સં.] ક્રમનો અભાવ, આડા અવળા હોવાપણું. (૨) વાક્યનો એ નામનો એક દોષ. (કાવ્ય.)

**અ-ક્રિય** વિ. [સં.] કામ વિનાનું, અનુદ્યોગી, અગતિક, 'પેસિવ' (પા.કો.). (૨) જડ, સુસ્ત, 'ઇનર્ટ' (પા.કો.)

**અક્રિય-તા** સ્ત્રી. [સં.] ક્રિયાશીલતાનો અભાવ, નિષ્ક્રિયતા

**અ-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] ક્રિયાનો અભાવ. (૨) ખરાબ કામ. (૩) નાસ્તિકતા. (જૈન.)

**અક્રિયા-વાદ** પું. [સં.] ૩૩ વાદોમાંનો એક વાદ (જેમાં આખુંય જગત કાંઈ પણ ક્રિયા નથી કરતું એવો મત છે.)

**અક્રિયાવાદી** વિ. [સં., પું.] અક્રિયાવાદના સિદ્ધાંતમાં માનનારું

**અ-ક્રૂર** વિ. [સં.] ક્રૂરતા-નિર્દયતાના અભાવવાળું, દયાળુ. (૨) પું. [સં.] શ્રીકૃષ્ણના કુટુંબી એક કાકા. (સંજ્ઞા.)

**અક્રૂર-તા** સ્ત્રી. [સં.] દયાળુતા [વિનાનું

**અ-ક્રુદ્ધ** વિ. [સં.] ક્રોધિત ન થયેલું, રીસ વિનાનું, ગુસ્સા

**અ-ક્રોધ** પું. [સં.] ક્રોધનો અભાવ

**અક્રોધી** વિ. [સં., પું.] ક્રોધ વિનાનું

**અ-ક્લાંત** (-ક્લાન્ત) વિ. [સં.] ન થાકેલું

**અ-ક્લિષ્ટ** વિ. [સં.] અઘરું નહિ તેવું, સરળ [કરનારું

**અ-ક્લિષ્ટકર્મા** વિ. [સં., પું.] કોઈને ક્લેશ ન થાય તેવું

**અ-ક્લેદ્ય** વિ. [સં.] ભીનું ન થાય તેવું, પલળે નહિ તેવું

**અ-ક્લેશ** પું. [સં.] ક્લેશ-ઝઘડાનો અભાવ, સુલેહ સંપ

**અક્લેશી** વિ. [સં., પું.] ક્લેશ ન કરનારું, કંકાસ ન કરનારું

**અક્ષ** પું. [સં.] ધરી, ધરો. (૨) ત્રાજવાની દાંડી. (૩) માળાનો મણકો, પારો. (૪) દ્યૂતમાં વપરાતો પાસો. (૫) સોળ માસાનું વજન. (૬) વિષુવવૃત્તથી ઉત્તર દક્ષિણ કોઈ પણ જગ્યાનું ગોલીય અંતર, અક્ષાંશ બતાવવા માટે વિષુવવૃત્તથી નકશામાં સમાંતરે દોરેલી લીટી (ભૂગોળ.) (૭) વૃત્તચિતિ તૈયાર કરવાને ચોરસ અથવા કાટખૂણ – ચોખૂણની સ્થિર રાખેલી બાજુ. (ભૂમિતિ.)

**અક્ષ-કર્ણ** પું. [સં.] છાયા તથા શંકુના અગ્ર ભાગને જોડનારી રેખા (ખગોળ.) (૨) ત્રિકોણમાં કાટખૂણાની સામેની બાજુ. (ભૂમિતિ.) [નિષ્ણાત

**અક્ષ-કુશલ(-ળ), અક્ષ-કોવિદ** વિ. [સં.] પાસાની વિદ્યામાં

**અક્ષ-ક્ષેત્ર** પું. [સં.] એક ખૂણો અક્ષાંશની બરોબર હોય અને બીજો ખૂણો કાટખૂણો હોય તેવો ત્રિકોણ. (ભૂમિતિ.)

**અક્ષ-જ્ઞ** વિ. [સં.] પાસાની વિદ્યા જાણનાર

**અ-ક્ષણવેધી** વિ. [સં.] ક્ષણમાત્રમાં નહિ વીંધનારું

**અ-ક્ષત** વિ. [સં.] નહિ ભાંગેલું, ઈજા પામ્યા વિનાનું, આખું, સલામત. (૨) પું.,બ.વ. મંગળ પ્રસંગે દેવને કે અન્ય કોઈ ને વધાવી લેવા વપરાતા સાળ-ડાંગર વગેરેના આખા દાણા. (૩) (ચાલુ) ચોખા

**અક્ષત-તિલક** ન. [સં.] કપાળ ઉપર માંગલિક પ્રસંગે કરવામાં આવતો ચાંદલો કે તિલક અને ઉપર ચોખા ચોડવા એ

**અક્ષત-યોનિ** સ્ત્રી. [સં.] કૌમાર ખંડિત નથી થયું તેવી સ્ત્રી. (૨) કુમારિકા [ધરી, 'ઍક્સૉન'

**અક્ષત-તંતુ** (-તન્તુ) પું. [સં.] કરોડવાળાં પ્રાણીના શરીરની

**અ-ક્ષત્ર, -ત્રિય** વિ. [સં.] ક્ષત્રિયથી અન્ય વર્ણનું, ક્ષત્રિયેતર

**અક્ષ-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [સં.] ગોળ પદાર્થના મધ્યબિંદુમાંથી પસાર થઈ બંને તરફ એની સપાટી સુધી જતી સીધી લીટી

**અક્ષ-દંત** (-દન્ત) પું. [સં.] ચક્રનો દાંતો

**અક્ષ-દ્યૂત** ન. [સં.] પાસાનો જુગાર ['કૉર્નિયા'

**અક્ષ-પટ** પું. [સં.] આંખની અંદરનો ઊપસેલો પારદર્શક પડદો,

**અક્ષ-પ્રિય** વિ. [સં.] જૂગટું રમવામાં પ્રેમ ધરાવનારું

**અ-ક્ષમ** વિ. [સં.] શક્તિ વિનાનું, અસમર્થ, 'ઇન્કૉમ્પિટન્ટ'. (૨) અયોગ્ય. (૩) અસહિષ્ણુ

**અ-ક્ષમા** સ્ત્રી. [સં.] ક્ષમાનો અભાવ. (૨) ઈર્ષ્યા, અદેખાઈ. (૩) સ્પર્ધા, હરીફાઈ ['ઍસ્ટ્રોલેબ' (બ.ક.ઠા.)

**અક્ષ-માપક** વિ. [સં.] પૃથ્વીની ધરીના અંશ માપનારું યંત્ર,

**અક્ષ-માલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] રુદ્રાક્ષની માળા [તેવું

**અ-ક્ષમ્ય** વિ. [સં.] ક્ષમા આપી ન શકાય તેવું, માફ ન કરાય

**અ-ક્ષય** વિ. [સં.] જેનો ક્ષય-નાશ ન થાય તેવું. (૨) ન ખૂટે તેવું, અખૂટ. (૩) અવિનાશી, શાશ્વત [છે તેવું

**અક્ષય-કીર્તિ** વિ. [સં.] જેની કીર્તિ અખૂટ છે – અવિનાશી

**અક્ષય-તૃતીયા** સ્ત્રી. [સં.] વૈશાખ સુદિ ત્રીજનો દિવસ, અખાત્રીજ

**અક્ષય-ધામ** ન. [સં.] મરણ પછી જ્યાં ગયે જીવાત્માને પાછું ફરવાનું નથી તેવું ધામ. (૨) વૈકુંઠ. (૩) (લા.) મોક્ષ, નિર્વાણ, મુક્તિ

**અક્ષય-નવમી** સ્ત્રી. [સં.] કાર્તિક સુદિ નોમ, અખેનોમ

**અક્ષય-પદ** ન. [સં.] મરણ પછી જીવાત્માને પાછો ન ફરવાની પરિસ્થિતિ. (૨) અક્ષયધામ [અખેપાત્ર

**અક્ષય-પાત્ર** ન. [સં.] જેમાંથી પદાર્થો ખૂટે નહિ તેવું વાસણ,

**અક્ષય-સુખ** ન. [સં.] કદી ન ખૂટે તેવું સુખ, અવિનાશી સુખ, મોક્ષ [અનશ્વર

**અ-ક્ષયી** વિ. [સં., પું.], **-ય્ય** વિ. [સં.] અક્ષય, અખંડ,

**અ-ક્ષર** વિ. [સં.] ખરી ન પડે – નાશ ન પામે તેવું, અવિનાશી, અમર. (૨) નિશ્ચલ, દૃઢ. (૩) ન. નિરંજન નિરાકાર પરબ્રહ્મ. (વેદાંત.) (૪) જેના આનંદની ગણતરી થઈ શકે તેવું ઊતરતી કોટિનું બ્રહ્મ. (વેદાંત) (૫) પું. ઉચ્ચરિત સ્વર-વ્યંજનોના રૂપનો વર્ણ. (૬) પું. [સં., ન.] વ્યંજન સહિત કે વ્યંજન રહિત સ્વરોચ્ચારણાત્મક શ્રુતિ, 'સિલેબલ'. (વ્યા.) (૭) લિપિસ્થ દસ્કત. (૮) (લા.) વચન, બોલ. (૯) હસ્તમેળાપ વખતે મુહૂર્ત પૂર્વે બાકી રહેલી સૂર્યાસ્તમનની ક્રમિક પળો. (૧૦) બ.વ. (લા.) વિધિના લેખ. [**૦ઉતારવા** (રૂ. પ્ર.) માથેથી ભાર ઉતારવો, મહેણું ટાળવું. **૦પાળવો** (રૂ. પ્ર.) હેતુ નહિ સાંચવતાં શબ્દને જ વળગી રહેવું, વચન પાળવું. **૦ભૂંસવા, ૦ટાળવા** (રૂ. પ્ર.) ભાગ્ય પલટાવવું. **૦પાડવા** (રૂ. પ્ર.) લખાણ કરી આપવું. **૦મેળવવા** (રૂ. પ્ર.) ઉમેદવાર કન્યા અને મુરતિયાના જન્માક્ષર મેળવવા]

**અક્ષર-ક્ષેત્ર** ન. [સં.] સાહિત્યનું ક્ષેત્ર

**અક્ષર-ગણિત** ન. [સં.] આંકડા નહિ પરંતુ 'અક્ષર' માંડીને ગણતરી કરવાનું શાસ્ત્ર, બીજગણિત

**અક્ષર-જીવી** વિ. [સં.] લેખનકળાનો આશ્રય લઈ વૃત્તિ કરનાર, ધંધાદારી લહિયો

**અક્ષર-જ્ઞ** વિ. [સં.] લખતાં વાંચતાં આવડે છે તેવું, ભણેલું, શિક્ષિત. (૨) જેને 'અક્ષર બ્રહ્મ'નું જ્ઞાન થયું છે તેવું. (વેદાંત.) [બ્રહ્મનું જ્ઞાન. (વેદાંત.)

**અક્ષર-જ્ઞાન** ન. [સં.] વાંચવા લખવા જેટલું જ્ઞાન. (૨) અક્ષર-

**અક્ષર-દેહ** પું. [સં.] નાશ ન પામે તેવું શરીર, દિવ્ય દેહ. (૨) લેખકના શરીરરૂપી ક્ષર દેહની સરખામણીમાં વધારે આયુષવાળો એના લખાણોનો સંગ્રહ, લખાણરૂપી શરીર

**અક્ષર-ધામ** ન. [સં.] પરબ્રહ્માત્મક લોક. (વેદાંત.) (૨) પરબ્રહ્મના સ્થાનરૂપી – પરબ્રહ્મથી ઊતરતી કક્ષાનું સ્થાન, અક્ષર બ્રહ્મ. (વેદાંત.) (૩) મોક્ષ [એ. (૨) મોક્ષ

**અક્ષર-નિવાસ** પું. [સં.] અક્ષરબ્રહ્માત્મક ધામમાં જઈ રહેવું

**અક્ષર-ન્યાસ** પું. [સં.] વર્ણોની ગોઠવણી

**અક્ષર-પદ** ન. [સં.] 'જુઓ' 'અક્ષર-ધામ.' [યોજના

**અક્ષર-પદ્ધતિ** સ્ત્રી. [સં.] વર્ણો લખવાની રીત, વર્ણમાળાની

**અક્ષર-પરસ્ત** વિ. [+ ફા.] અક્ષરોનો આગ્રહી. (૨) વિદ્વાન

**અક્ષર-પુરુષ** પું. [સં.] પરબ્રહ્મ. (વેદાંત.) (૨) ગૌણ અક્ષરબ્રહ્મ. (વેદાંત.) (૩) જીવાત્મા [અક્ષરોના મેળવાળું

**અક્ષર-બદ્ધ** વિ. [સં.] વર્ણોથી બંધાયેલું, લિપિસ્થ. (૨)

**અક્ષર-બંધ** (-બન્ધ) પું. [સં.] જે પદ્ય-પ્રકારમાં લઘુ-ગુરુનાં ચોક્કસ સ્થાન સાંચવવાનાં હોય છે તેવો પદ્યબંધ, અક્ષરમેળ બંધ. (પિંગળ.)

**અક્ષર-બ્રહ્મ** ન. [સં.] નિરંજન નિરાકાર પરબ્રહ્મ–પરમાત્મા. (વેદાંત.) (૨) જેના આનંદની ગણતરી થઈ શકે તેવું ઊતરતી કોટિનું અવ્યક્ત બ્રહ્મ – જેમાંથી સૃષ્ટિની ઉત્પત્તિ થઈ છે.(વેદાંત.)

**અક્ષરબ્રહ્માત્મક** વિ. [+ સં.आत्मन्+क] અક્ષરબ્રહ્મથી અનન્ય

**અક્ષર-ભાર** પું. [સં.] ઉચ્ચારણમાં શ્રુતિ ('સિલેબલ') ઉપર પડતું વજન, સ્વરભાર, 'સ્ટ્રેસ ઍક્સન્ટ' .(વ્યા.)

**અક્ષર-મતિ** સ્ત્રી. [સં.] પરાત્પર ઈશ્વર અવિનાશી છે એવો નિશ્ચય. (વેદાંત.) [શબ્દોમાં પ્રગટ થયેલું

**અક્ષર-મય** વિ. [સં.] અક્ષરરૂપ, (૨) માત્ર અક્ષરોમાં –

**અક્ષર-માલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] વર્ણમાળા, કક્કો

**અક્ષર-મેળ** વિ. [ + જુઓ 'મેળ'] જે પદ્યપ્રકારમાં લઘુ-ગુરુનાં સ્થાન ચરણમાં નક્કી કરેલાં રહે છે તેવો (પ્રકાર). (એનો એક પ્રકાર ત્રણ ત્રણ લઘુ-ગુરુઓથી નિશ્ચિત કરેલા આઠ ગણોનો – 'ગણમેળ' કહેવાય છે.) (પિંગળ.)

**અક્ષર-યોગ** પું. [સં.] અક્ષરો–વર્ણોની મેળવણી. (૨) પરબ્રહ્મ કે અક્ષરબ્રહ્મ સાથે સંબંધ. (વેદાંત.)

**અક્ષર-યોજના, અક્ષર-રચના** સ્ત્રી. [સં.] અક્ષરોની ગોઠવણી

**અક્ષર-લેખન-કલા(–ળા)** સ્ત્રી. [સં.] અક્ષરો લખવાની કળા, 'કેલિગ્રાફી'

**અક્ષર-લોક** પું. [સં.] જુઓ 'અક્ષરધામ'.

**અક્ષર-વાસ** પું. [સં.] (લા.) મરણ પામવું એ

**અક્ષરવાસી** વિ. [સં., પું.] (લા.) મરણ પામેલું

**અક્ષર-વિન્યાસ** પું. [સં.] જુઓ 'અક્ષર-ન્યાસ.'

**અક્ષર-વ્યક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ઉચ્ચારણમાં સ્વરવ્યંજનાત્મક શ્રુતિ-ઓની સ્પષ્ટતા [ન હોય તેવું, તદ્દન અજાણ

**અક્ષર-શત્રુ** વિ. [સં., પું.] (લા.) લખતાં વાંચતાં આવડતું

**અક્ષરશઃ** ક્રિ.વિ. [સં.] અક્ષરે અક્ષર આવી જાય એમ

**અક્ષર-સૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] લખાણ. (૨) ગૌણ અક્ષર બ્રહ્મમાંથી વિકસેલી જડ-ચેતનાત્મક સૃષ્ટિ. (વેદાંત.)

**અક્ષર-સૌષ્ઠવ** ન. [સં.] લખાણની સુંદરતા

**અક્ષર-સ્થ** વિ. [સં.] મોક્ષ પામેલું

**અક્ષરાડંબર** (–ડમ્બર) પું. [+સં. आडम्बर] કાવ્યમાં માત્ર ડોળ – અન્ય રીતે નીરસતા, વાગાડંબર

**અક્ષરાતીત** વિ. [+સં. अतीत] લિપિસ્થ કે ઉચ્ચારણસ્થ શબ્દોમાં જે સમાઈ નથી રહેતું તેવું (બ્રહ્મ). (વેદાંત). (૨) જેના આનંદની ગણતરી થઈ શકે છે તેવા અક્ષર બ્રહ્મની પણ પાર રહેલું (પરબ્રહ્મ). (વેદાંત).)

**અક્ષરાત્મક** વિ. [+સં. आत्मन्+क] અક્ષરો-વર્ણોના રૂપમાં રહેલું. (૨) અક્ષરબ્રહ્માત્મક. (વેદાંત.)

**અક્ષરાનુક્રમ** પું. [+સં. अनुक्रम] એક પછી એક સ્થાન પ્રમાણેના વર્ણોની આનુપૂર્વી

**અક્ષરામ્નાય** પું. [+સં. आम्नाय] વર્ણમાળા

**અક્ષરારંભ** (–રમ્ભ) પું. [+સં. आरम्भ] અક્ષર શીખવાની શરૂઆત. (૨) બાળકને નિશાળે ભણવા બેસાડવાની શરૂઆત

**અક્ષરાર્થ** પું. [+સં. अर्थ] માત્ર અભિધાથી થતો વાચ્ય અર્થ, શબ્દ કે પદનો થતો સીધેસીધો અર્થ કે માયનો

**અક્ષરાંતર** (–રાન્તર) ન. [+સં. अन्तर] એક લિપિનું બીજી લિપિના મૂળાક્ષરોમાં લખાણ, અક્ષરોની ફેરબદલી

**અક્ષરોપાસક** વિ. [+સં. उपासक] અક્ષર બ્રહ્મની ઉપાસના કરનાર [(૨) સાહિત્યસેવા

**અક્ષરોપાસના** સ્ત્રી. [+સં. उपासना] અક્ષર બ્રહ્મની ઉપાસાના.

**અક્ષ-વિદ** વિ. [સં. + विद्] પાસાની વિદ્યાનું જ્ઞાતા

**અક્ષ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] પાસાની વિદ્યા, જુગાર

**અક્ષ-વૃત્ત** ન. [સં.] અક્ષાંશદર્શક વર્તુલ, ધરીના અંશ બતાવવા માટે વિષુવવૃત્તથી સમાંતરે દોરેલી લીટી. (ભૂગોળ.) (૨) રાશિચક્રરૂપ વૃત્તક્ષેત્ર. (ખગોળ.) [ખાનું

**અક્ષ-શાલા(–ળા)** સ્ત્રી. [સં.] જુગાર રમવાનું સ્થાન, જુગાર-

**અક્ષ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] પાસા રમવાની વિદ્યા

**અક્ષ-હૃદય** ન. [સં.] અક્ષવિદ્યા, પાસાની રમતનું જ્ઞાન

**અ-ક્ષંતવ્ય** (–ક્ષન્તવ્ય) વિ. [સં.] ક્ષમા કરવા – આપવા યોગ્ય નહિ તેવું, અક્ષમ્ય [અસહિષ્ણુતા

**અ-ક્ષાંતિ** (–ક્ષાન્તિ) સ્ત્રી. [સં.] ક્ષમાનો અભાવ. (૨)

**અક્ષાંશ** (–ક્ષાંશ) પું. [સં. अक्ष + अंश] વિષુવવૃત્તની ઉત્તર તથા દક્ષિણ દિશાએ હરકોઈ જગ્યાનું અંતર, ધ્રુવબિંદુથી બીજા ધ્રુવબિંદુ સુધી એક લીટી દોરી એના જે ભાગ કરવામાં આવે તે. (ભૂગોળ.) (૨) નક્ષત્રનું ક્રાંતિવૃત્તની ઉત્તર અથવા દક્ષિણ બાજુનું કોણાંતર. (ખગોળ.)

**અક્ષાંશ-વૃત્ત** (–ક્ષાંશ-) ન. [સં.] વિષુવૃત્તથી સમાંતર દક્ષિણે અને ઉત્તરે પૂર્વ-પશ્ચિમ દોરેલું વર્તુલ, અક્ષવૃત્ત. (ભૂગોળ.)

**અક્ષિ** સ્ત્રી. [સં., ન.] આંખ, ચક્ષુ, નેત્ર (બ. વ્રી. અને અ.ભા. સમાસમાં 'અક્ષ' થઈ જાય છે; જેમકે 'કમલાક્ષ'. અને 'પ્રત્યક્ષ–સમક્ષ' વગેરે) ['ઓસેલસ' (પ્રા.વિ.)

**અક્ષિકા** સ્ત્રી. [સંસ્કૃતાભાસી] લેન્સની બનેલી સાદી આંખ

**અક્ષિ-કૂટ** ન. [સં.] આંખનું રતન, કીકી

**અક્ષિ-કોશ(–ષ)** પું. [સં.] આંખનો ગોખલો

**અક્ષિ-ગોલ(૦ક)** પું. [સં.] આંખનો ડોળો

**અક્ષિ-તારક** પું., **અક્ષિતારા** સ્ત્રી. [સં.] આંખનું રતન, કીકી

**અક્ષિ-પક્ષ્મ** સ્ત્રી. [સં, ન.] પાંપણ

**અક્ષિ-પટ** પું. [સં.] આંખની કીકી પાછળનો પ્રકાશ ગ્રહણ કરનારો પડદો, પડળ [ઉપર થતી છારી

**અક્ષિ-પટલ** ન. [સં.] અક્ષિપટ, પડળ. (૨) આંખની સપાટી

**અક્ષીકરણ** ન. [સં.] આકાશી પદાર્થ જોવા માટે દૂરબીનની અમુક પ્રકારની ગોઠવણ, નજર સામે પદાર્થને દૂરબીનમાં લાવવાની ક્રિયા

**અક્ષીકરણ-યંત્ર** (–યન્ત્ર) ન. [સં.] અક્ષીકરણનું યંત્ર

**અ-ક્ષીણ** વિ. [સં.] ક્ષીણ – ઘસાયેલું નહિ તેવું

**અક્ષીય** વિ. [સં.] અક્ષ–ધરીને લગતું. (જુઓ 'અક્ષ'.)

**અક્ષીય-રેખા** સ્ત્રી. [સં.] દૂરબીનના કાચના મધ્યબિંદુને દૃષ્ટિના કેંદ્ર સાથે જોડનારી રેખા, 'લાઈન ઑફ કૉલિમેશન'

**અક્ષીય-સમીકરણ** ન. [સં.] ઇષ્ટ બિંદુને સ્થિર બિંદુ સાથે જોડવાથી સ્થિર સુરેખા સાથે ખૂણો કરતા અને ઇષ્ટ બિંદુ તથા સ્થિર બિંદુ વચ્ચેનું અંતર બતાવતા પ્રતિષ્ઠાપકો આવતા હોય તેવું સમીકરણ, 'પોલર ઇક્વેશન' (ભૂગોળ, ખગોળ.)

**અ-ક્ષુણ્ણ** વિ. [સં.] નહિ ભાંગેલું, અખંડ. (૨) નહિ ખેડેલું–જોયેલું–વિચારેલું. જ્યાં કોઈનો પગરવ કે સંચાર યા પ્રવેશ નથી થયો તેવું, 'વર્જિન' [ન ઉશ્કેરાયેલું. (૩) ન ડહોળાયેલું

**અ-ક્ષુબ્ધ** વિ. [સં.] ક્ષોભ – ખળભળાટ ન પામેલું, સ્વસ્થ. (૨)

**અક્ષુબ્ધ-તા** સ્ત્રી. [સં.] સ્થિરતા, ચિત્તની સ્વસ્થતા

**અ-ક્ષુભિત** વિ. [સં.માં આ કૃતવાળું ભૂ.કૃ. નથી.] અક્ષુબ્ધ

**અક્ષોણી** સ્ત્રી. [સં. अक्षौहिणी] જુઓ 'અક્ષૌહિણી.'

**અ-ક્ષોભ** પું. [સં.] ક્ષોભ–માનસિક અસ્વસ્થતા–ખળભળાટનો અભાવ. (૨) વિ. ખળભળાટ વિનાનું, સ્થિર

**અ-ક્ષોભ્ય** વિ. [સં.] જેને કોઈ ખળભળાવી ન શકે તેવું, ક્ષોભ વિનાનું, સ્થિર

**અક્ષૌહિણી** સ્ત્રી. [સં.] જેમાં ૨૧,૮૭૦ હાથી, ૨૧,૮૭૦ રથ, ૬૫,૬૧૦ ઘોડેસવાર અને ૧,૦૯,૩૫૦ પાયદળ હોય તેવી ચતુરંગી સેના

**અ-ખજ** ન. [સં. अ-खाद्य > પ્રા. अ-खज्ज] ન ખાવા જેવી વસ્તુ, અખાજ. (૨) માંસાહાર. (૩) વિ. (લા.) નકામું

**અ-ખ(-ખ્ખ)ડ**[1] વિ. [સં. અ-क्षत] જેમાં ઉખેડવાનું કાર્ય નથી થયું તેવું, નહિ ખેડાતું, પડતર. (૨) ઘાસ પણ ન ઊગે તેવું, અફલદ્રુપ. (૩) અવાવરુ, અવડ

**અખડ**[2] વિ. [ફા. આખોર્] ઢોરોને ઘાસચારો મેળવવાની

**અખડ-દહાડો** (-દાઃડો) પું., [+ જુઓ 'દહાડો'.] કામકાજ કરવાનું મન ન થાય તેવો દિવસ. (૨) કામકાજ નહોતાં કંટાળો આપે તેવો દિવસ

**અખડ-બખડ, અખડંબખડં** (-ડમ્-બખડમ્), **અખડા-બખડી, અખડાબખડું** વિ. [રવા.] ખાડાખડિયાવાળું, અ-સમતળ

**અખડામણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આખડવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ.પ્ર.] અથડામણ, રખડપાટ

**અખડાવવું, અખડાવું** જુઓ 'આખડવું'માં.

**અખણિયાત, -તું, -રું** ન. અટકી પડે એવી સ્થિતિ

**અખત(-ત્ત)ર** વિ. [સં. अ-क्षत्र,-ક્ષત્રિય સિવાયનું, ક્ષત્રિયોને અનુચિત] (લા.) જેમતેમ બોલી શબ્દના અર્થને અવળા લઈ પોતાની જાતને ડાહ્યું માનનારું. (૨) હદ બહારનું. (૩) મેલું, ગંદું

**અખત(-ત્ત)ર-ડાહ્યું** વિ. [+ જુઓ 'ડાહ્યું'.] દોઢડાહ્યું

**અખતરા-ખોર, અખતરા-બાજ** વિ. [જુઓ 'અખતરો' + ફા. પ્રત્યય] વારંવાર અખતરા કરનારું, પ્રયોગનું શોખીન

**અખત(-ત્ત)રું** જુઓ 'અખતર'.

**અખતરો** પું. [અર. ઇખ્તિરાઅ] અમુક સાધનથી અમુક વસ્તુ કરી જોવી, પ્રયોગ, અજમાયેશ

**અખત્તર** જુઓ 'અખતર'.

**અખત્તર-ડાહ્યું** જુઓ 'અખતર-ડાહ્યું.'

**અખત્તરું** જુઓ 'અખતરું.'

**અખત્યાર** પું. [અર. 'ઇખ્તિયાર્'] વિકલ્પ, પસંદગી. (૨) હક્ક, અધિકાર, કાબૂ, સત્તા. (૩) માલિકીપણાની પરિસ્થિતિ. (૪) અધિકારક્ષેત્ર

**અખત્યાર-નામું** ન. [+ જુઓ 'નામું'.], **અખત્યાર-પત્ર** પું. [+સં., ન.] અધિકારનો દસ્તાવેજ, સનદ, સત્તા આપનાર લેખ

**અખત્યારી** સ્ત્રી. [+ ફા. પ્રત્યય] અધિકાર, હક્ક, સત્તા

**અખની**[1] સ્ત્રી. ગિલ્લીદંડાનો એક દાવ, આંખી

**અખની**[2] સ્ત્રી. [અર. યખ્ની] જુઓ 'અકની'.

**અખપેણ** પું. [સૌ.] જુવારનો ગળ્યો સાંઠો

**અખબાર** પું., ન., બ. વ. [અર. અખ્બાર્, 'ખબ્ર્' નું. બ. વ.] વર્તમાનપત્ર, સામયિક, છાપું, સમાચારપત્ર, 'ન્યૂસ-પેપર'

**અખબાર-નવીશ(-સ)** વિ. [+ ફા. 'નિવીશ્'] ખબરપત્રી. (૨) વર્તમાનપત્રકાર, 'જર્નાલિસ્ટ'

**અખબારી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] વર્તમાનપત્રોને લગતું. [૦કાગળ (રૂ. પ્ર.) માત્ર વર્તમાન પત્રો છાપવા માટેનો કાગળ, 'ન્યૂસ-પ્રિન્ટ'. ૦પરિષદ (રૂ. પ્ર.) 'પ્રેસ-કૉન્ફરન્સ'. ૦યાદી (રૂ. પ્ર.) છાપા જોગી યાદી, 'પ્રેસ-નોટ']

**અ-ખમ**[1] વિ. [સં. अ-क्षम > પ્રા. अक्खम] ન ખમી શકે તેવું. (૨) અસમર્થ. (૩) (લા.) નાજુક

**અખમ**[2] વિ. [સં. आ-क्षेमन् ] હેમખેમ, સહીસલામત

**અખર** વિ. અતિ પ્રચંડ, અસહ્ય. (૨) ઢોરને ચરવા માટે અલગ રાખેલ પડતર વણખેડેલ (જમીન)

**અખરામણ** ન. [જુઓ 'આખરવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] દૂધ જમાવવા માટેનું છાશનું મેળવણ, અધરકણ [(દૂધનું.)

**અખરાવું** જુઓ 'આખરવું'માં. (૨) ખાટું થઈ જવું, બગડી જવું

**અખરોટ(-ડ)** ન. [સં. अक्षोट] અખોડ નામનો સૂકો મેવો

**અખલું** વિં. [પ્રા.] ન છેતરાય તેવું

**અખશ** ક્રિ.વિ. વ્યર્થ, ફોગટ

**અખળ, -ળંગ** (-ળઙ્ગ) વિ. [સં. अ-स्खल, -लाङ्ग > પ્રા. अक्खल,-लंग] અસ્ખલિત, ધારા પ્રવાહ વહેતું, બંધ ન થાય તેવું

**અ-ખંડ** (-ખણ્ડ) વિ. [સં.] ખંડિત ન થયેલું, આખું. (૨) સળંગ [પણું, સૌભાગ્ય, એવાતન

**અખંડ-ચૂડો** (-ખણ્ડ-) પું. [+ જુઓ 'ચૂડો'.] (લા.) સધવા-

**અખંડ-તા** (-ખણ્ડતા) સ્ત્રી. [સં.] અખંડપણું, અખંડિતતા

**અ-ખંડનીય** (-ખણ્ડ-) વિ. [સં.] જેનું ખંડન ન કરી શકાય તેવું, ભાંગી ન શકાય તેવું

**અખંડ-પદ્ય** (-ખણ્ડ-) ન. [સં.] પદ્યના નિયમોના બંધન વિનાનું પ્રવાહી લેખન, 'ફ્લૅક-વર્સ'

**અખંડ-બ્રહ્મવાદ** પું. [સં.] પરબ્રહ્મમાંથી સમગ્ર જડચેતન સૃષ્ટિ થતાં પણ એ બધી અવસ્થામાં બ્રહ્માત્મક છે – બ્રહ્મથી અભિન્ન છે તેવો અવિકૃત-પરિણામવાદ, શુદ્ધાદ્વૈત બ્રહ્મવાદ. (વેદાંત.)

**અખંડ-ભાવ** (-ખણ્ડ-) પું. [સં.] આખાપણું, અખંડિતતા

**અખંડ-યૌવના** (-ખણ્ડ-) સ્ત્રી. [સં.] હમેશાં યુવાવસ્થામાં રહેનારી સ્ત્રી [ન હોય તેવો ઢગલો કે સમૂહ

**અખંડ-રાશિ** (-ખણ્ડ-) પું. [સં.] જેમાંથી કશું જ ઓછું થયું

**અખંડ-વાહી** (-ખણ્ડ-) વિ. [સં.,પું.] સતત વહેતું રહેતું, ચાલુ

**અખંડ-વિજ્ઞાનવાદ** (-ખણ્ડ-) પું. [સં.] આત્મા નિત્ય વિજ્ઞાન-સ્વરૂપ છે એવા પ્રકારનો મત-સિદ્ધાંત

**અખંડવિજ્ઞાનવાદી** (-ખણ્ડ-) વિ. [સં., પું.] અખંડવિજ્ઞાનવાદમાં માનનાર [વ્રતનું પાલન કરનારી સ્ત્રી

**અખંડ-વ્રતિની** (-ખણ્ડ-) વિ., સ્ત્રી. [સં.] અખંડિત રીતે

**અખંડ-વ્રતી** (-ખણ્ડ-) વિ. [સં., પું.] અખંડિત રીતે વ્રતનું પાલન કરનાર

**અખંડ-સૌભાગ્ય** (-ખણ્ડ-) ન. [સં.] સૌભાગ્યની અખંડિતતા, સતત રહેતું સૌભાગ્ય – સધવાપણું, એવાતણ

**અખંડસૌભાગ્યવતી** (-ખણ્ડ-) સ્ત્રી. [સં.] સદા – સધવાપણાવાળી સ્ત્રી, સુવાસણ [(નદી)

**અખંડ-સ્રાવિણી** (-ખણ્ડ-) વિ., સ્ત્રી. [સં.] સતત વહ્યા કરતી

**અખંડ-સ્રાવી** (-ખણ્ડ-) વિ. [સં., પું.] અખંડિત પ્રવાહવાળું, સતત વહ્યા કરતું [પરબ્રહ્મ-પરમાત્મા

**અખંડાકાર** (-ખણ્ડા-) વિ., પું. [+ સં. आकार ] અવિકૃત

**અખંડાનંદ** (-ખણ્ડાનન્દ) વિ. [+ સં. आनन्द ] સદા આનંદવાળું. (૨) વિ., પું. અખંડ આનંદવાળા પરમાત્મા

**અખંડાદ્વૈત** (-ખણ્ડા-) ન. [+ સં. अद्वैत ] જડચેતનાત્મક સમગ્ર સૃષ્ટિ બ્રહ્મથી અભિન્ન છે એવી સ્થિતિ. (વેદાંત.)

**અ-ખંડિત** (-ખણ્ડિત) વિ. [સં.] અખંડ

**અખંડિત-તા** (-ખણ્ડિતતા) સ્ત્રી. [સં.] અખંડપણું

**અખંડૈકરસ** (-ખણ્ડૈ-) વિ. [+ સં. एकरस ] સદા એકસ્વરૂપે રહેલું (બ્રહ્મ). (વેદાંત.)

**અખંડોપાધિ** (-ખણ્ડોપાધિ) પું. [+ સં. उपाधि ] જેનું નિર્વચન

ન થઈ શકે – જે વાણીથી સ્પષ્ટ ન થઈ શકે તેવો ધર્મ

**અખંડોપાસના** (–ખણ્ડો-) સ્ત્રી. [+ સં. उपासना] અવિરત કરવામાં આવતી ઉપાસના

**અખંતર** (–ખન્તર) ન. [સં. अ-क्षत्र] (લા.) મેલું, ગંદકી. (૨) વળગે તેવા પ્રકારનું ભૂતપ્રેત. (૩) વિ. ભૂતપ્રેતના વળગાડવાળું. (૪) હદ ઓળંગી જનારું

**અખા(–ખે)–કૂખી** સ્ત્રી. [સં.अक्षय-कुक्षिका प्रा. अक्खअ(–य)-कुक्खिआ] જુઓ, 'અખોવન'.

**અ-ખાજ** ન. [સં. अ-खाद्य > પ્રા. अ-खज्ज] નહિ ખાવા જેવો પદાર્થ. (૨) માંસાહાર

**અખાડા-બાજ** વિ. [જુઓ 'અખાડો' + ફા. પ્રત્યય] મલ્લવિદ્યાનું જ્ઞાન ધરાવનાર – સતત મલ્લકુસ્તી કરનાર [કુશળતા

**અખાડાબાજી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] મલ્લવિદ્યાની

**અખાડા-યુદ્ધ** ન. [જુઓ 'અખાડો' + સં.] અખાડામાં – ક્રીડાભૂમિ ઉપર ગોઠવાતી મલ્લકુસ્તી, ક્રીડાયુદ્ધ, 'ટુર્નામેન્ટ'

**અખાડિયો, અખાડી** વિ., પું. [જુઓ 'અખાડો' + ગુ. 'ઇયું' અને 'ઈ' ત.પ્ર.] અખાડામાં કુસ્તી કરનાર

**અખાડી-મલ(–લ્લ)** પું. [જુઓ 'અખાડી' + 'મલ(–મલ્લ)'.] અખાડાઓમાં કરેલી કુસ્તીઓમાં વિજય મેળવ્યો હોય તેવો પુરુષ. (૨) (લા.) મજબૂત મલ્લના બાંધા જેવા બાંધાવાળો પુરુષ

**અખાડો** પું. [સં. अक्षवाटक > પ્રા. अक्खाडअ–] કસરત – વ્યાયામ કરવા માટેની જગ્યા (સામાન્ય રીતે જ્યાં મલ્લ-કુસ્તીના દાવ પટ્ટાબાજી વગેરે થતાં હોય તેવા સ્થાનને માટે રૂઢ છે). (૨) કસરતશાળા, વ્યાયામશાળા. (૩) બાવા-સાધુઓ જેમાં પડ્યા રહેતા હોય તેવું સ્થાન. (૪) બાવા-સાધુઓનો સાંપ્રદાયિક તે તે ફિરકો. [–ડા **કરવા** (રૂ.પ્ર.) વાત ધ્યાનમાં ન લેવી. (૨) નામુક્કર જવું. (૩) ધાંધિયા કરવા. ૦**જામવો** (રૂ.પ્ર.) વાતો અને રમતગમતમાં મચી જવાવું. ૦**જમાવવો** (રૂ.પ્ર.) વાતો અને રમતગમતમાં મચી પડવું ]

**અ-ખાત** વિ. [સં.] ન ખોદેલું, એની મેળે જ કુદરતી રીતે ખોદાયેલું. (૨) પું. [સં.] જમીનના ભાગમાં ગયેલો પ્રમાણમાં સાંકડો થયે જતો સમુદ્રનો ફાંટો

**અખા-ત્રીજ** સ્ત્રી. [સં. अक्षयतृतीया > પ્રા. अक्खअ-त्तिइज्जा] વૈશાખ સુદિ ત્રીજનો દિવસ

**અ-ખાદિત** વિ. [સં.] ન ખાધેલું

**અ-ખાદ્ય** વિ. [સં.] ખાવા યોગ્ય નહિ તેવું, 'ઇનૅડિબલ'. (૨) ન. [સં.] અખાજ, માંસાહાર [ઉતારે તે માટીનો લોંદો

**અખાર** પું. [સં. अक्षाकार] કુંભાર લોક ચાક ઉપર મૂકી ઘાટ

**અખા(–ખે)રિયો** પું. [સં. अक्षाकारिक-क > પ્રા. अक्खारियअ] રેંટિયામાં બે ચમરખાં વચ્ચે માળ સરખી રહે એમ રાખેલી ત્રાક આઘી પાછી ખસી ન જાય એ માટે રાખવામાં આવતો આકડાનો ડાંડલિયા થોરનો કે એરંડાના છોડનો પોલો કટકો

**અખાંગ** પું. [સં. अक्ष्यङ्ग- > પ્રા. अक्खंग-] (લા.) કટાક્ષ

**અખાંતર** ન. કુંવારું મરે એને માટે લોક જેની સ્થાપના કરે તે દેવ [(૩) ઉદાસ ન થયેલું

**અ-ખિન્ન** વિ. [સં.] ખેદ ન પામેલું. (૨) થાક ન પામેલું.

**અખિન્ન-તા** સ્ત્રી. [સં.] ખિન્નતાનો અભાવ. (૨) થાકનો અભાવ. (૩) ઉદાસીનતાનો અભાવ

**અખિયા** પું., બ. વ. અબોલા

**અખિયાણી** સ્ત્રી. [સં. आख्यानिका] નાની કથા, વાર્તા, કહાણી

**અખિયાણું** ન. [સં. आख्यानक] (લા.) શુભ કાર્યમાં જોશી ગોર મહેતાજી અને વસવાયા વગેરેને આપવામાં આવતી ઘઉં ચોખા અને એવા અનાજ તેમજ નાળિયેર સોપારી કંકુ કપડું વગેરેના રૂપની બક્ષિસ. (૨) જરથોસ્તીઓમાં મરણપથારીએ પડેલા માણસને હાથે મોબેદને આપવામાં આવતું દાન

**અખિયાત** વિ. અખંડ, આખું. (૨) સહીસલામત

**અખિયાતું** વિ. અખંડ, આબાદ. (૨) ક્ષેમકુશળ. (૩) તંદુરસ્ત. (૪) પોતાની એકલાની માલિકીનું, સ્વાંગ. (૫) કાયમના ભોગવટાનું, હમેશના ઉપયોગનું. (૬) મુબારક, શુભ

**અખિયો** પું. કોડીની તલ્લાની રમતમાં એક કોડી ચત્તી પડે એ પ્રકારનો દાવ

**અ-ખિલ** વિ. [સં. खिल બાકીનું, વધારાનું] અશેષ, બધું, સમગ્ર

**અખિલ-ભારતીય** વિ. [સં.] સમગ્ર ભારત દેશને લગતું, 'ઑલ ઇન્ડિયા' [પણું, સંપૂર્ણતા

**અખિલાઈ** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] અખિલપણું, અશેષ-

**અખિલાઘ** ન. [+ સં. अघ] બધાં પાપ [ઈશ્વર, પરમેશ્વર

**અખિલેશ** પું. [+ સં. ईश], **–શ્વર** પું. [+ સં. ईश्वर] સર્વના

**અખીરશ** વિ. આખરનું, છેવટનું [તેટલું

**અ-ખૂટ** વિ. [+જુઓ 'ખૂટવું'] ખૂટે નહિ તેટલું, ઓછું ન થાય

**અખે-કૂખી** 'જુઓ. અખા-કૂખી.

**અખે-ગીતા** સ્ત્રી. ['અખો' (નામનો ગુજરાતી કવિ) + સં.] અખા કવિએ રચેલી એની પદ્યાત્મક જ્ઞાનમાર્ગીય રચના. (સંજ્ઞા.)

**અખેટી** વિ., પું. [સં. आ-खेटी] શિકારી, મૃગયુ, પારધી

**અ-ખેડ** વિ. [+ જુઓ 'ખેડવું'] ખેડવામાં ન આવે તેવું (જમીન)

**અખેડવું** સ.ક્રિ. ભાંડવું, ગાળો દેવી. **અખેડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અખેડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [અખેડ, ન ખેડાય તેવું

**અ-ખેડાણ** વિ. [+ જુઓ 'ખેડવું' + ગુ. 'આણ', કૃ. પ્ર.]

**અખેડાવવું, અખેડાવું** જુઓ 'અખેડવું'માં. [ઊભડ માણસ

**અ-ખેડુ** પું. [+ જુઓ 'ખેડુ'] ખેડૂત ન હોય તેવો માણસ,

**અખેડો** પું. [સં. अक्षवाटक > પ્રા. अक्खाडअ] અખાડો. (૨) અડ્ડો. (૩) કુંભારને ગામ બહાર કામ કરવા બેસવાની જગ્યા

**અખેતર** પું. આખી બાવાનો મઠ. (૨) મંત્રેલ દાણા

**અખેતરિયા** પું., બ. વ. [જુઓ 'અખેતર' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] મંત્રેલા દાણા. [૦**ઉતરાવવા** (રૂ.પ્ર.) દાણા જોવરાવવા]

**અ-ખેદ** પું. [સં.] ખેદનો અભાવ, ખિન્નતા કે ઉદાસીનતાનો અભાવ [વૈકુંઠલોક કે ગોલોક, બ્રહ્મધામ

**અખે-ધામ** ન. [સં. अक्षय > પ્રા. अक्खइ + સં.] અક્ષયધામ,

**અખે-નોમ(–નોમ્ય)** સ્ત્રી. [સં. अक्षयनवमी > પ્રા. अक्खइ-नउमी] કાર્તિક સુદિ નવમી, અક્ષયનવમી

**અખે-પાત્ર, અખે-પાતર** ન. [સં. अक्षय > પ્રા.अक्खइ + સં. पात्र ગુ. 'પાતર'] જેમાંથી કદી ન ખૂટે તેવું વાસણ

**અખે-ભાથો** પું. [સં. अक्षय > પ્રા. अक्खइ + જુઓ 'ભાથો'.] જેમાંથી બાણ ન ખૂટે તેવો ભાથો [ફરમાય તેવી માળા

**અખે-માળ** સ્ત્રી. [સં. अक्षय-माला > પ્રા. अक्खइ-माला] ન

**અખેરિયો** જુઓ 'અખારિયો'.

**અખેરો** પું. [સં. अक्षरक–'અક્ષર'] વર્ણમાળા

**અ-ખેલું** વિ. [+ જુઓ 'ખેલવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્રત્યય] નહિ ખેલવા જેવું [તેવું વન

**અખે-વન** ન. [સં. अक्षय > પ્રા. अक्खइ + સં.] કદી ન સુકાય

**અખે-વાણી** સ્ત્રી. [સં. अक्षय > પ્રા. अक्खइ + સં.] અક્ષય-વાણી, સરસ્વતી [સૂકો મેવો, અખરોટ

**અખોટ, -ડ** ન. [સં. अक्षोट > પ્રા. अक्खोड] એક જાતનો

**અખોતર** વિ. ભૂતપ્રેતના વળગાડવાળું

**અખોવન** સ્ત્રી. [સં. अक्षयवन] (લા.) એક પણ સંતાન મરી ગયું ન હોય તેવી સૌભાગ્યવતી સ્ત્રી. (૨) (લા.) વિ. આખું

**અખોવની** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'અખોવન (૧)'

**અખ્ખડ** વિ. [સં. अक्षत > પ્રા. अक्खड તત્સમ] જુઓ 'અખડ'.

**અખ્તર** પું. [ફા.] સિતારો, તારો

**અ-ખ્યાત** વિ. [સં.] અજાણ્યું, અપ્રસિદ્ધ

**અ-ખ્યાતિ** સ્ત્રી. [સં.] અપ્રસિદ્ધિ. (૨) (લા.) અપકીર્તિ, અપજશ. (૩) ભ્રમનો અભાવ (વેદાંત.). (૪) જગતનો ભ્રમ. (મીમાંસા.)

**અ-ખ્રિસ્તી** વિ. [+ જુઓ 'ખ્રિસ્તી'.] ઈસાઈ ધર્મનું ન હોય તેવું, ખ્રિસ્તી સિવાયના કોઈપણ અન્ય ધર્મનું અનુયાયી, 'પેગન'

**અગ-જગ** ન. [સં. अग + जगत्] સ્થાવર-જંગમ

**અગ(-ગ્ગ)ડ**[1] પું. અખાડો, વ્યાયામશાળા. (૨) તાલીમખાનું. (૩) કપાસ રાખવાનો વાડો

**અગડ**[2] ક્રિ. વિ. [રવા.] નગારાનો અવાજ થાય એ રીતે

**અગડ**[3] સ્ત્રી. [અર. 'અક્દ્'-ગાંઠ બાંધવી] (લા.) બાધા, આખડી. (૨) સોગંદ, પ્રતિજ્ઞા

**અગડ-તૂતી** સ્ત્રી. હુતૂતુ જેવી એક રમત

**અગડ-ધૂત** પું. જુઓ 'અગડ-બંબ'.

**અગડ-બગડ** જુઓ 'અગડં-બગડં'.

**અગડ-બંબ** (-બમ્બ) પું. 'બંબં ભોળાનાથ' કહેતો હોય તેવો અવધૂત બાવો. (૨) રખડતો બાવો. (૩) (લા.) વિ. ઢંગધડા વિનાનું. (૪) ક્રિ.વિ. શિવજીના ડમરુના અવાજની રીતે

**અગડં-બગડં** (અગડમ્-બગડમ્) વિ. [રવા.] ખરુંખોટું. (૨) ન. અસ્પષ્ટ બોલી

**અગડો-બગડો** પું. [એકડો-બગડો] (લા.) ગોટાળિયો અક્ષર

**અ-ગણિત** વિ. [સં.] જેની ગણતરી — સંખ્યા કરવામાં આવી નથી તેવું, અપાર, અસંખ્ય, બેશુમાર. (૨) જેની દરકાર કરવામાં ન આવી હોય તેવું

**અગણિતાનંદ** (-નન્દ) વિ. [+ સં. आनन्द] જેના આનંદની ગણતરી ન થઈ શકે તે (પરબ્રહ્મ). (વેદાંત.)

**અગણું** વિ. [સં. अग्निक, 'ત્રણ'ની સંખ્યાનો નિર્દેશ] ત્રીજું

**અગણોતરો** વિ., પું. [સં. एकोनसप्तति > પ્રા. एगूण-सत्तरि, ૬૯ની સંખ્યા, + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] સં. ૧૮૬૯ની સાલમાં પડેલો દુકાળ, ઓગણોતરો કાળ [ધ્યાનમાં ન લેવા જેવું

**અ-ગણ્ય** વિ. [સં.] ગણી ન શકાય તેટલું, અપાર, અસંખ્ય. (૨)

**અગણો(-ણ્યો)તેર** વિ, [સં. एकोनसप्तति > પ્રા. एगूणसत्तरि, ૬૯] સિત્તેરમાં એક ઓછું, ઓગણોતેર, ઓગણોસિત્તેર

**અગણો(-ણ્યો)તેરમું** વિ. [+ આવૃતિવાચક ગુ. 'મું' પ્રત્યય] ૬૯ની સંખ્યાએ પહોંચેલું [વર્ષને લગતું

**અગણો(-ણ્યો)તેરું** વિ. [+ ગું. 'ઉં' ત. પ્ર.] સં. ૧૮૬૯ના

**અગણો(-ણ્યો)સિત્તેર** વિ. [જુઓ 'અગણોતેર'.] ૬૯ની (સંખ્યા)

**અગણો(-ણ્યો)સિત્તેરમું** વિ. [+ આવૃતિવાચક ગુ. 'મ' પ્રત્યય] ૬૯ની સંખ્યાએ પહોંચેલું

**અગણ્યાએંશી(-સી)** વિ. [સં. एकोनाशीति > પ્રા. एगूणासीइ ૭૯] એંશીમાં એક ઓછું, ઓગણ્યાએંશી

**અગણ્યાએંશી(-સી)મું** વિ. [+ સં. આવૃત્તિવાચક ગુ. 'મું' પ્રત્યય] ૭૯ની સંખ્યાએ પહોંચેલું

**અગણ્યા(૦એં)શી(-સી)** જુઓ 'અગણ્યાએંશી'.

**અગણ્યા(૦એં)શી(-સી)મું** જુઓ 'અગણ્યાએંશીમું'.

**અગણ્યોતેર** જુઓ 'અગણોતેર'.

**અગણ્યોતેરમું** જુઓ 'અગણોતેરમું'.

**અગણ્યોતેરું** જુઓ 'અગણોતેરું'.

**અગણ્યો-સિત્તેર** જુઓ 'અગણોસિત્તેર'.

**અગણ્યો-સિત્તેરમું** જુઓ 'અગણોસિત્તેરમું'.

**અ-ગત**[1] (-ત્ય) સ્ત્રી. [સં. अगति] અવગતિ, ખરાબ ગતિ

**અગત**[2] ક્રિ.વિ. [સં. अग्रतः] આગળ

**અગતકરી** ક્રિ.વિ. [સં. अग्रतः कृत्वा] (લા.) ખાસ કરીને

**અગત-પગત** ક્રિ.વિ. આધાર વિના, ટેકા વિના

**અ-ગતિ** સ્ત્રી. [સં.] ગમન-પ્રવેશનો અભાવ. (૨) (લા.) અવગતિ, હલકી યોનિમાં અવતાર યા નરકાવાસ

**અગતિક** વિ. [સં.] અક્રિય, સુસ્ત, જડ, 'ઇનર્ટ'. (૨) અવગતિ પામેલું. (૩) નિરુપાય, લાચાર. (૪) નિરાધાર. (૫) ન. અંગભૂત રકમો બદલાય તોપણ અચળ રહેનારી રકમ, 'ઇન્વેરિયન્ટ' (ગ.)

**અગતિક-તા** સ્ત્રી. [સં.] (લા.) અનાથતા. (૨) લાચારી

**અ-ગતિમાન** વિ. [+ સં. °मान् પ. વિ., એ. વ.] હિલચાલ ન કરનારું, 'કૉન્ઝર્વેટિવ'

**અગતિયો**[1] વિ., પું. [સં. अ-गतिक] અવગતિ પામેલો (જીવ)

**અગતિયો**[2] પું. ચળકતો અને ઊડતો લીલારંગનો જીવડો, ભીંગારો

**અ-ગતો** પું. જુઓ 'અકતો'.

**અગત્ય** સ્ત્રી. [સં. अगति નું ત્રી.વિ., એ.વ. अगत्या ક્રિ.વિ. નો ભાવ, પછી નામ] કર્યા વિના છૂટકો નથી એવી પરિસ્થિતિ, જરૂરિયાત. (૨) (લા.) મહત્ત્વ, પ્રાધાન્ય [૦આપવી (રૂ.પ્ર.) મહત્ત્વ આપવું] [મહત્ત્વ ધરાવતું

**અગત્ય-નું** વિ. [+ છઠ્ઠી વિ. ના અર્થનો અનુગ.] જરૂરી. (૨)

**અગથ-પગથ** ક્રિ.વિ. [ગ્રા.] કારણસર, જરૂરિયાતને લઈ

**અગથિયો** પું. [સં. अगस्तिक-क- > પ્રા. अगत्थियअ-] એક વૃક્ષ

**અગદલ-બગદલ** પું. [ગ્રા.] કચરોપૂંજો (લોકગીતમાં.)

**અગદુણી** સ્ત્રી. એક પ્રકારનું ઝાડ, અવળકંટી

**અ-ગદ્ય** વિ. [સં.] સાદી વાક્યરચના નથી તેવું પદ્યાત્મક

**અગદ્યાપદ્ય** વિ. [સં. अ-गद्य + अ-पद्य] નહિ ગદ્ય કે નહિ છંદોબદ્ધ કે ન ગાઈ શકાય તેવું પદ્ય જેમાં છે તેવું. (૨) ન. એવું લખાણ, 'ફ્લૅક-વર્સ'

**અગ-ધાતુ** સ્ત્રી, [અગ + સં.] એક પ્રકારની મિશ્રધાતુ [ઉદ્ગાર

**અગ-ધીંક** કે.પ્ર. [રવા.] માથું મારવા પશુને ઉશ્કેરવા પ્રયોજાતો

**અગન** (-ન્ય) સ્ત્રી. [સં. अग्नि પું.] અગ્નિ, આગ. (૨) (લા.) બળતરા. [૦ઊઠવી, ૦બળવી (રૂ.પ્ર.) માનસિક પરિતાપ થવો. (૨) રીસ ચડવી. ૦બેસવી (રૂ.પ્ર.) બળતરા શાંત થવી]

**અગન-ગાડી** (–ન્ય–) સ્ત્રી. [+જુઓ 'ગાડી'.] આગગાડી, 'રેલવે ટ્રેન'

**અગન-ગીર** ન. [+ફા. પ્રત્યય] અગ્નિ રાખવાનું વાસણ, અંગીઠી

**અગન-શીશી** (–ન્ય–) સ્ત્રી. [+જુઓ 'શીશી'.] કોઈ વસ્તુને અગ્નિમાં તપાવવા માટે વપરાતી કાચની શીશી. (૨) ગરમી માપવાની સળી, 'થર્મોમીટર'

**અગનાશ** વિ. [ગ્રા.] આકાશમાં પહોંચે તેટલું ઊંચું

**અગબાયો** પું. એ નામનું એક ઝાડ

**અ-ગભીર** વિ. [સં.] ઊંડું નહિ તેવું, છીછરું

**અગમ[૧]** પું. [સં. आगम] વેદથી માંડી ઊતરી આવેલાં ધર્મશાસ્ત્રોનો સમૂહ. (૨) પરંપરાથી ઊતરી આવેલો ધર્મ. (૩) પરંપરાથી ઊતરી આવેલું જ્ઞાન

**અ-ગમ[૨]** વિ. [સં. अगम्य > પ્રા. अगम्म] જાણી – પહોંચી ન શકાય તેવું, અગમ્ય. (૨) (લા.) વિકટ, મુશ્કેલ. (૩) અગાઉથી જાણી શકાય નહિ તેવું, ભાવી, ભવિષ્યનું

**અગમ[૩]** વિ. [સં. अग्रिम > પ્રા. अग्गिम] સામે રહેલું. (૨) પહેલું, આરંભનું. (સમાસના પૂર્વપદ તરીકે ગુ. માં જોવા મળે છે : 'અગમ-બુદ્ધિ' 'અગમ-ચેતી' વગેરે)

**અગમ-ખેલ** પું. [જુઓ 'અગમ[૨]' + સં. खेला સ્ત્રી.] ન જાણી શકાય તેવી કુદરતની સૃષ્ટિના સંચાલનરૂપી રમત, અગમલીલા

**અગ-મગિયું** ન. બાજરો મગ અને ચોખા એ ત્રણેને સાથે ભરડી રાંધી તૈયાર કરેલું ખાદ્ય, ભરડકું

**અગમ-ચેતી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અગમ[૩]' + 'ચેતવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] બનાવ બન્યા પહેલાં ચેતી જવાની ક્રિયા, ભવિષ્યના બનાવ વિશે અગાઉથી ચેતવાની શક્તિ, 'ફોર-સાઇટ' [**૦વાપરવી** (રૂ.પ્ર.) અગાઉથી ઉપાય કરવા]

**અગમ-જ્ઞાની** વિ. [જુઓ 'અગમ[૨]' + સં., પું.] અગમ્ય બ્રહ્મતત્ત્વનું જ્ઞાન ધરાવનાર બ્રહ્મજ્ઞાની

**અગમ-ડગમ** ન. ['અગમ[૨]'નો દ્વિર્ભાવ] મેળ વિનાની વાત. (૨) ક્રિ.વિ. વારંવાર [**૦ડોળવું** (રૂ.પ્ર.) મેળ વિનાની વાતો કરવી]

**અગમ-દર્શી** વિ. [જુઓ 'અગમ[૨]' + સં., પું.] અગાઉથી ભવિષ્યની સૂઝ ધરાવનારું, ભવિષ્યવેત્તા

**અગમ-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [જુઓ 'અગમ[૨]' + સં.] ભવિષ્યનો વિચાર કરવાની શક્તિ

**અગમ-દોરો** પું. [જુઓ 'અગમ[૩]' + 'દોરો'] સવારીના ઘોડાને હાંસડીને ઠેકાણે બનાતની બે-સરી ચીપનો કરવામાં આવતો શણગાર

**અ-ગમન[૧]** ન. [સં.] ન જવું એ

**અગમન[૨]** ક્રિ.વિ. [સં. अग्रिम > પ્રા. अग्गिम] અગાઉથી, આગળથી, પહેલેથી

**અગમ-નિગમ** પું., બ.વ. [જુઓ 'અગમ[૧]' + સં.] વેદથી માંડી ઊતરી આવેલાં ધર્મશાસ્ત્રોનો સમૂહ. (૨) કુદરતનાં તત્ત્વોની ભેદી કે રહસ્યમય ચર્ચા-વિચારણા જેમાં છે તેવું પારંપરિક શાસ્ત્ર

**અગમ-નિગમ-વાદ** પું. [+સં.] રહસ્યવાદ, ગૂઢવાદ, 'મિસ્ટિસિઝમ'

**અગમનિગમવાદી** વિ. [+સં., પું.] વેદાદિ શાસ્ત્રોમાં માનનાર. (૨) કુદરતનાં તત્ત્વોમાં રહસ્ય રહેલું છે એવા સિદ્ધાંતમાં માનનારું, 'મિસ્ટિક', 'મિસ્ટિકલ' (બ.ક.)

**અ-ગમનીય** વિ. [સં.] જ્યાં જઈ ન શકાય તેવું. (૨) (લા.) જે સ્ત્રીઓ સાથે સંભોગ ન કરી શકાય તેવી (સ્ત્રી.)

**અગમ-પચ્છમ** વિ. [જુઓ 'અગમ[૩]' + સં. पश्चिम > પ્રા. पच्छिम] અગાઉનું તેમજ પછીનું. (૨) આગળ-પાછળનું

**અગમ-પંથ** (–પન્થ) પું. [જુઓ 'અગમ[૨]' + 'પંથ'] ન પહોંચી શકાય તેવો માર્ગ, ઈશ્વરપ્રાપ્તિનો માર્ગ

**અગમ-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [જુઓ 'અગમ[૩]' + સં.] અગાઉથી વિચારી લેવાની ક્રિયા કે શક્તિ, અગમચેતી. (૨) વિ. અગમચેતી-વાળું, ભવિષ્યનો પહેલેથી વિચાર કરનારું

**અગમ-બૂધિયું** વિ. [જુઓ 'અગમ[૩]' + સં. बुद्धिक-क- > પ્રા. बुद्धियअ-] અગમ-બુદ્ધિવાળું

**અગમ-ભાખી** વિ. [જુઓ 'અગમ[૩]' + 'ભાખવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] ભવિષ્યની વાત અગાઉથી કહેનારું

**અગમ-લીલા** સ્ત્રી. [જુઓ 'અગમ[૨]' + સં.] જુઓ 'અગમ-ખેલ'.

**અગમ-વાણી[૧]** સ્ત્રી. [જુઓ 'અગમ[૧]' + સં.] આગમ-વાણી, વેદવાણી, શાસ્ત્રવચન

**અગમ-વાણી[૨]** સ્ત્રી. [જુઓ 'અગમ[૨]' + સં.] સમજી ન શકાય તેવી વાણી, ગૂઢ વાણી

**અગમ-વાણી[૩]** સ્ત્રી. [જુઓ 'અગમ[૩]' + સં.] ભવિષ્યની વાત અગાઉથી કહેવી એ, ભવિષ્યવાણી, આગાહી

**અગમાની** વિ., પું. [સં. अग्रिम > પ્રા. अग्गिम] આગળ ચાલનાર, અગ્રેસર, અગ્રણી, નાયક, નેતા

**અગમાણું** ન. જમતી વખતે ભાત અને દાળ થાળીમાં ચોળવાં એ ક્રિયા

**અ-ગમો** પું. [+જુઓ 'ગમો.'] ન ગમવું એ, અણગમો, અભાવ. (૨) (લા.) કંટાળો

**અ-ગમ્ય** વિ. [સં.] જેના સુધી પહોંચી ન શકાય તેવું. (૨) ન સમઝાય તેવું. (૩) ન મળી શકે તેવું. (૪) (લા.) નિષિદ્ધ. (૫) જેની સાથે યૌન સંબંધ કરી ન શકાય તેવું, અગમનીય

**અગમ્ય(–મ્યા)-ગમન** ન. [સં.] અગમ્ય ગણાયેલી સ્ત્રી સાથેનો યૌન સંબંધ

**અગમ્ય(–મ્યા)-ગામી** વિ., પું. [સં., પું] અગમ્યાગમન કરનાર (પુરુષ)

**અગમ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અગમ્યપણું. (૨) ગૂઢતા. (૩) ગહનતા, વિકટતા

**અગમ્ય-વાદ** પું. [સં.] ગૂઢવાદ, રહસ્ય-વાદ, 'મિસ્ટિસિઝમ' (ન.લ.)

**અગમ્યવાદી** વિ. [સં., પું.] ગૂઢવાદમાં માનનારું, રહસ્યવાદી

**અગમ્યાગમન** જુઓ 'અગમ્ય-ગમન'.

**અગમ્યાગામી** જુઓ 'અગમ્યગામી'.

**અગર[૧]** પું. [સં. अगरु, अगुरु] હિમાલયની તળેટીના પ્રદેશોમાં થતું સુગંધીદાર વૃક્ષ, કૃષ્ણચંદનવૃક્ષ. (૨) ન. અગરના વૃક્ષનાં છોડિયાં ભૂકો વગેરે

**અગર[૨]** પું., બ.વ. [સં. आकर] જ્યાં મીઠું તૈયાર કરવામાં આવે છે (ત્યાં મીઠાનો વિશાળ સમૂહ હોવાને કારણે) તેવું સ્થાન

**અગર[૩]** ઉભ. [ફા.] જો. (૨) અથવા, નહિતો. (૩) કદાપિ

**અગર-ચંદન** (–ચન્દન) ન. [જુઓ 'અગર[૧]' + સં.] સુગંધીદાર કૃષ્ણચંદન

**અગરજો[૧]** પું. [જુઓ 'અગર[૧]' + 'જો' નિરર્થક] અગર વગેરે સુગંધી પદાર્થોનો ભૂકો

**અગરજો[૨]** ઉભ. [ફા. અગર્-ચેહ્] જોકે, યદ્યપિ. (૨) અથવા તો

**અગર-ડગર** ક્રિ.વિ. આસપાસ. (૨) પું. પડોશી

**અગર-તગર** પું. [જુઓ 'અગર[૧]' + સં.] અગર અને એવા સુગંધીદાર તગરના ઝાડનાં છોડિયાં કે ચૂર્ણ (જેનો ધૂપ બને છે.)

**અગર-પટો, અગર-પાટ, અગર-પાટા** પું. એ નામની એક રમત, ખારોપાટ, આટાપાટા

**અગર-બચ્ચો** પું. પગાર લઈ લશ્કરી નોકરી કરનાર મુસલમાન (અત્યારે સૌરાષ્ટ્રમાં ખેતીથી જિંદગી ગુજારે છે.)

**અગરોર** પું. માલધારી ચારણની એક જાત

**અગર-બત્તી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અગર[૧]' + 'બત્તી' (વાટ જેવી સળી)] અગર વગેરે સુગંધી પદાર્થોના ચૂર્ણનું પ્રવાહી ચોપડીને બનાવેલી સળી (જેને સળગાવવાથી સુગંધ ફેલાય છે.)

**અગરવાલ** વિ. [સં. अग्र-पल्लक > પ્રા. अग्गर-वल्लअ] આગરાના મૂળ વતની વેપારી વણિક, અગ્રવાલ વણિક

**અગરાઈ** પું. [જુઓ 'અગર[૧]' દ્વારા] અગર જેવો કાળો રંગ

**અ-ગરાજ** વિ. [સં. अ-ग्राह्य] લેવાને અયોગ્ય, ન ખપે તેવું

**અગરાદા** પું., બ.વ. જુવાર બાજરીના લીલા સાંઠા

**અગરિય(-યે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અગરિયો' + ગુ. 'અ(-એ)ણ' ત.પ્ર.] અગરિયાની સ્ત્રી, મીઠું પકવનારી સ્ત્રી

**અગરિયો[૧]** પું. [જુઓ 'અગર[૨]' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.; સં. आकरिक > પ્રા. आगरिय] મીઠું પકવનાર પુરુષ

**અગરિયો[૨]** પું. સૌરાષ્ટ્રનો એ નામની જાતનો એક ઘોડો

**અગરી[૧]** સ્ત્રી. [જુઓ 'અગરિયો'.] જુઓ 'અગરિયણ'.

**અગરી[૨]** સ્ત્રી. [જુઓ 'અગર[૧]' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અગરના લાકડાનો રંગ

**અગરુ** પું. [સં.] જુઓ 'અગર[૧]'. (૨) સીસમનું ઝાડ

**અગરુ-ચંદન,** (-ચન્દન) ન. [સં.] કૃષ્ણ-ચંદન

**અગરો** પું. જુઓ 'અગરબચ્ચો[૧]'.

**અ-ગર્ભજ** વિ. [સં.] માદાના ગર્ભમાં પોષણ પામી જન્મ્યું ન હોય તેવું – ગંદકી વગેરેમાંથી ઉત્પન્ન થતું (અનેક પ્રકારની જીવાત)

**અ-ગર્ભિણી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ગર્ભ ન રહ્યો હોય તેવી સ્ત્રી

**અ-ગર્વ** પું. [સં.] ગર્વનો અભાવ, નિરભિમાનતા

**અ-ગર્વિષ્ઠ,** વિ. [સં.], **અ-ગર્વી** વિ. [સં., પું.] નિરભિમાન

**અ-ગર્હણીય** વિ. [સં.] જેની નિંદા ન કરી શકાય તેવું, અગર્હ્ય, અનિંદ્ય

**અ-ગર્હિત** વિ. [સં.] ન નિંદાયેલું

**અ-ગર્હ્ય** વિ. [સં.] અગર્હણીય, અનિંદ્ય

**અગલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. ગિલ્લીદંડા કે લખોટીની રમત માટે જમીનમાં કરવામાં આવતો નાનો ખાડો, ગબી, બદી, બોદળો

**અગલપટા** પું. ખારોપાટ નામની રમત, અગરપટા; જુઓ 'અગરપટો'.

**અગલ-બગલ** ક્રિ.વિ. [ફા. 'બગલ્'નો દ્વિર્ભાવ] બગલની [આજુબાજુ, બંને બાજુ

**અગલાં-પગલાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'પગલું', – દ્વિર્ભાવ] સીમંત વખતે સીમંતિની – અધરણિયાત સ્ત્રીને પગલે પગલે સોપારી વગેરે ચીજ મૂકતાં મૂકતાં ભરાવવામાં આવતાં પગલાં

**અગલું** ન. તણખલા જેવી હલકી ચીજ

**અગલું-પગલું** ન. [જુઓ 'અગલું' + 'પગલું'] (લા.) તણખલા જેવી કોઈ ચીજ એક બાળક બીજા બાળક ઉપર મૂકે એ પ્રકારનો સમસ્યામાં વપરાતો શબ્દ

**અગવડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. પ્રતિકૂલતા, અડચણ, મુશ્કેલી. [૦ પડવી (રૂ.પ્ર.) મુશ્કેલી નડવી]

**અગવડ-કારક** વિ. [+ સં.], **અગવડિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત-પ્ર.] અગવડ ભરેલું, મુશ્કેલી ઊભી કરનાર, પ્રતિકૂળ, 'ઇન્કન્વિનિયન્ટ'

**અગવાડું** ન. [સં. अग्र-पात આગળના ભાગમાં જેની સ્થિતિ છે તેવું] આગળનો ભાગ, મોખરો. (૨) બારણાની સામેનો ભાગ, આંગણું. (૩) બારણા સામેનો ચોક

**અગવાડો** પું. [જુઓ 'અગવાડું'.] જુઓ 'અગવાડું'. (૨) કાંચળી-ચોળી-પોલકાનો કે અંગરખાનો આગળનો ભાગ

**અગ(-ગુ)વું** વિ. [સં. अग्रपद -> પ્રા. अग्गवअ-] આગળ ચાલનારું, અગ્રેસર, નાયક, નેતા

**અગસ્ટ,-સ્ત** પું. [અં. ઑગસ્ટ્] જુઓ 'ઑગસ્ટ'.

**અગસ્તિ** પું. [સં.] એ નામનો એક પ્રાચીન ઋષિ. (સંજ્ઞા). (૨) અગથિયાનું વૃક્ષ

**અગસ્ત્ય** પું. [સં.] અગસ્તિ ઋષિ. (સંજ્ઞા.) (૨) એ નામનો દક્ષિણ આકાશનો તારો. [૦ (ઋષિ)ના વાયદા (રૂ.પ્ર.) લાંબા અને પાળવાની જેમાં દાનત નથી તેવા વાયદા]

**અગસ્ત્ય-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [પું.] અગસ્ત્ય ઋષિના જેવી નવું સાહસ કરવાની વૃત્તિ–વલણ

**અ-ગળ** વિ. [+ જુઓ 'ગળવું'.] ગળી – ઓગળી ન જાય તેવું. [(૨) નહિ ગાળેલું, અણગળ

**અ-ગળાઉ** વિ. [+ જુઓ 'ગળવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ.પ્ર.] નહિ ગળેલું. (૨) ઓગળે નહિ તેવું

**અ-ગળાત** વિ. [ગ્રા.] જુઓ 'અગ્રાહ્ય'.

**અ-ગંજ** (-ગઞ્જ) વિ. [ગ્રા. જુઓ 'ગાંજવું'] ગાંજ્યું ન જાય તેવું

**અ-ગંતવ્ય** (-ગન્તવ્ય) વિ. [સં.] જુઓ 'અગમનીય'.

**અ-ગ્રંથ** પું. [સં. अ-ग्रन्थ] જૈન સાધુ, નિર્ગ્રંથ (સગાંવહાલાં નથી રહ્યાં માટે). (જૈન.)

**અ-ગંભીર** (-ગમ્ભીર) વિ. [સં.] ગંભીર નહિ તેવું, હળવા સ્વભાવનું. (૨) સમઝાય તેવું, સરળ, 'લાઇટ' (હિં.ગ.)

**અગાઉ** ક્રિ.વિ. [સં. अग्र > પ્રા. अग्ग] પૂર્વના સમયમાં, પહેલાં

**અગાઉ-થી** ક્રિ. વિ. [+ ગુ. 'થી' પાં. વિ. ના અર્થનો અનુગ] પહેલાંથી, પૂર્વેથી

**અગાજ** પું. [સં. आ-गर्ज] ગર્જના, મોટો અવાજ

**અગાટ** વિ. જૂઠું

**અગાડી[૧]** ક્રિ.વિ. [સં. अग्र > પ્રા. अग्ग] અગાઉ. (૨) હવે પછી, આગળ ઉપર. (૩) સામેના ભાગમાં, સામે

**અગાડી[૨]** સ્ત્રી. [સં. अग्रपट्टिका > પ્રા. अग्ग-अड्डिआ] ઘોડાને બાંધવાની સરક–દોરડી

**અગાડી-પછાડી[૧]** ક્રિ.વિ. ['અગાડી[૧]'ના સાદૃશ્યે 'પાછું'નું ['પછાડી'.] આગળ-પાછળ

**અગાડી-પછાડી[૨]** સ્ત્રી. [જુઓ 'અગાડી[૨]' – એના સાદૃશ્યે 'પછાડી'.] ઘોડાને ગળે બાંધવાનું તેમજ પગે બાંધવાનું દોરડું, સરક અને ડામણ

**અગાડું** વિ. [ગ્રા., સં. अग्र > પ્રા. अग्ग] આગળ પડતું

**અ-ગાઢ** વિ. [સં.] શિથિલ, ઢીલું

**અ-ગાઢપ્રજ્ઞ** વિ. [સં.] જેની પ્રજ્ઞા પ્રબળ નથી તેવું, સામાન્ય બુદ્ધિનું. (૨) તત્ત્વનિષ્ઠ બુદ્ધિવાળું. (જૈન.)

**અગાત** વિ. [સં. अग्र] અગાઉના સમયમાં થયેલું, જૂનું. (૨) [ક્રિ.વિ. અગાઉ

**અ-ગાધ** વિ. [સં.] છીછરું નહિ તેવું, ખૂબ ઊંડું. (૨) (લા.) પાર વિનાનું. (૩) અતિગંભીર

**અગાધ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અગાધપણું

**અગાથી** ન. [ગ્રા.] દુઃખી માણસ

**અગાર** ન. [સં., પું.] આગાર, ઘર, મકાન

**અગારી** વિ., પું. [સં., પું.] ઘરબારવાળું, ગૃહસ્થાશ્રમી, સંસારી

**અગાશિ(-સિ)યું** ન. [સં. आकाशिक-] મકાનના ઉપરના ભાગે થોડા ભાગમાં કાઢેલી ખુલ્લી અગાશીવાળી જગ્યા. (૨) વિ. માત્ર વરસાદના પાણી ઉપર પાકનો આધાર છે તેવું

**અગાશી(-સી)** સ્ત્રી. [સં. आकाशिका] મકાન ઉપરનું ખુલ્લું ધાબું. (૨) ગર્ભાશયનો ઉપરનો બે ખૂણાવાળો ભાગ

**અગાસું** વિ. [સં. आकाशिक] આકાશ સુધી ખુલ્લું. (૨) ખુલ્લી જમીનમાં પડી રહેનાર. (૩) ક્રિ.વિ. કારણ વગરનું વ્યર્થ. (૪) ન. ખુલ્લું ધાબું

**અગાહી** જુઓ 'આગાહી.'

**અગિયાર** વિ. [સં. एकादश > પ્રા. एगारह] દસ વત્તા એકની સંખ્યા. (૨) ચોપાટની રમતનો એક દાવ

**અગિયાર-મું** વિ. [+ ગુ. આવૃત્તિ-વાચક 'મ' ત.પ્ર. ] ક્રમમાં દસ પછીનું. (૨) ન. હિંદુઓમાં મરણના દિવસથી અગિયારમે દિવસે કરવામાં આવતું શ્રાદ્ધ, કાયટું. (૩) એ દિવસની જમણવાર

**અગિયારશ(-સ)** (-શ્ય, -સ્ય) સ્ત્રી. [સં एकादशी > પ્રા. एगारसी ] હિંદુ ચાંદ્રમાસના બંને પક્ષોની ૧૧ મી તિથિ. (૨) (લા.) એ દિવસનું ઉપવાસવ્રત

**અગિયારશિ(-સિ)ય(-યે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અગરાશિ-(-સિ)યું + ગુ. 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય] અગિયારસનું વ્રત કરનાર સ્ત્રી

**અગિયારશિ(-સિ)યું** વિ. [જુઓ 'અગિયારશ(-સ)' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અગિયારસનું વ્રત કરનારું

**અગિયારશિ(-સિ)યેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'અગિયારશિ(-સિ)યણ.'

**અગિયારા** પું., બ.વ., **-રી**[1] [જુઓ 'અગિયાર' + ગુ. 'ઉ'- 'ઈ' ત.પ્ર.] સ્ત્રી. ૧૧ × ૧૧ થી ૨૦ × ૨૦ સુધીના પાડા-ઘડિયા. [**-રા ગણવા** (રૂ.પ્ર.) ભાગી છૂટવું, નાસી જવું ]

**અગિયારી**[2] સ્ત્રી.[સં. अग्नि-आगारिका પ્રા. > अग्गि-आगारिआ] જ્યાં આતશ–અગ્નિ સતત પ્રજ્વલિત રાખવામાં આવે છે તેવું પારસીઓનું ધર્મસ્થાન

**અગિયારો** વિ., પું. [સં. अग्रिकचारक - > પ્રા. अग्गिअ-आरअ-] આગેવાન, અગ્રેસર, અગ્રણી, નેતા

**અગિયારોતેરસો** વિ. [જુઓ 'અગિયાર' + 'ઉતેર' (< સં. उत्तर) + 'સો'] (પાડા–ઘડિયા બોલતાં) ૧૧૧

**અગિયું** ન. જુઓ 'અજ્જુ'.

**અ-ગીતાર્થ** વિ. [સં.] શાસ્ત્ર નહિ જાણનારું. (જૈન.)

**અ-ગુજરાતી** વિ. [ + જુઓ 'ગુજરાતી'.] ગુજરાત દેશને લગતું ન હોય તેવું

**અ-ગુણજ્ઞ** વિ. [સં.] ગુણોની કદર ન કરનારું, બેકદર

**અગુણજ્ઞ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અગુણજ્ઞપણું, બેકદરાઈ

**અ-ગુણી** વિ. [સં., પું.] ઉપકારનો બદલો નહિ વાળનારું, નગુણું

**અગુરુ**[1] પું. [સં.] અગરુ, અગરનું વૃક્ષ

**અ-ગુરુ**[2] વિ. [સં.] લાંબું નહિ તેવું, ટૂંકું. (૨) વજનમાં હલકું, હળવું. (૩) પું. [સં.] ગુરુ નથી તેવો માણસ

**અગુલું** જુઓ 'અગલું'.

**અ-ગૂઢ** વિ. [સં.] ખુલ્લું, પ્રગટ, જાહેર. (૨) સરળ, સમઝાય તેવું. (૩) પું. કાવ્યશાસ્ત્રમાં વ્યંગ્યના ૮ ભેદોમાંનો એક. (કાવ્ય.)

**અ-ગૃહીત** વિ. [સં.] ન પકડેલું. (૨) ન સ્વીકારેલું. (૩) નહિ માની લીધેલું [ગૃહસ્થાશ્રમને લગતું ન હોય તેવું

**અ-ગૃહ્ય** વિ. [સં.] નહિ લેવા જેવું, ન સ્વીકારવા જેવું. (૨)

**અ-ગેય** વિ. [સં.] ગાઈ ન શકાય તેવું (પાઠ્ય)

**અગેય-તા** સ્ત્રી. [સં.] ગાઈ ન શકાય તેવી પદ્યબંધની સ્થિતિ (જેમાં માત્ર પાઠ્યતા જ છે.)

**અ-ગોચર** વિ. [સં.] કોઈ પણ ઇંદ્રિયથી જઈ–જાણી–પામી શકાય નહિ તેવું, ઇંદ્રિયાતીત, 'ઇમ્પર્સેપ્ટિબલ', 'ઍબ્સ્ટ્રૅક્ટ' (ન.લ.). (૨) જ્યાં હરી ફરી ન શકાય તેવું. (૩) ન. જ્યાં કચરો-જીવજંતુ પડ્યાં રહ્યાં હોય તેવું સ્થાન

**અગોચર-તા** સ્ત્રી. [સં.] અગમ્યતા [આકાશવાણી

**અગોચર વાણી** સ્ત્રી. [સં.] ન દેખાય તેવા બોલનારની વાણી,

**અગોદર** ક્રિ.વિ. [સં अग्र > પ્રા. अग्ग-] અગાઉથી, પહેલાં

**અ-ગોપ** વિ. [સં. अ-गोप्य ], **અ-ગોપનીય, અ-ગોપ્ય** વિ. [સં.] ન છુપાવી રાખવા જેવું, પ્રગટ રહેલું, ખુલ્લું, ઉઘાડું

**અ-ગોપત** વિ. [સુ., સ. अ-गुप्त] અકબંધ, અનામત

**અ-ગૌણ** વિ. [સં.] ગૌણ નહિ તેવું, મુખ્ય, પ્રધાન

**અ-ગૌરવ** ન. [સં.] ગૌરવનો અભાવ, નાલેશી, હીનતા, પ્રતિષ્ઠાનો અભાવ

**અગ્નિ** પું. [સં.] સળગતો-સળગાવતો પદાર્થ, દેવતા, દેતવા, આગ. (૨) પાંચ મહાભૂતોમાંનું તેજસ્તત્ત્વ. (૩) તેજસ્તત્ત્વનો અધિષ્ઠાતા દેવ. (૪) દક્ષિણ અને પૂર્વ વચ્ચેનો ખૂણો. (૫) અગ્નિખૂણાનો અધિષ્ઠાતા દેવ. (૬) પ્રાણીમાત્રના જઠરનો અગ્નિ. (૭) (લા.) માનસિક લાય, બળતરા

**અગ્નિ-અસ્ત્ર** ન. [સં. સંધિ વિના] અગ્ન્યસ્ત્ર, એ નામનું માંત્રિક હથિયાર. (૨) આજનું બંદૂક તોપ વગેરે અગ્નિ ઉત્પન્ન કરી વિનાશ વેરનારું શસ્ત્ર

**અગ્નિક** પું. [સં.] હોજરીમાં થતો એક પાચક રસ, 'પેપ્સિન'

**અગ્નિ-કણ** પું. [સં.] તણખો [મુડદાને બાળવાની ક્રિયા

**અગ્નિ-કર્મ** ન. [સં.] મોટું-નાનું યજ્ઞકર્મ, હોમક્રિયા. (૨)

**અગ્નિ-કાય** પું. [સં.] જીવોના છ ભેદોમાંનો એક. (જૈન.)

**અગ્નિ-કાષ્ઠ** ન. [સં.] અગરનું લાકડું. (૨) અરણી નામના વૃક્ષનું લાકડું [લાગવી એ

**અગ્નિ-કાંડ** (-કાણ્ડ) પું. [સં.] અગ્નિનો મોટો ભડકો, આગ

**અગ્નિ-કુમાર** પું. [સં.] કાર્તિકેય, કાર્તિકસ્વામી (શિવના બે પુત્રોમાંના). (૨) (શ્રીવલ્લભાચાર્યજી અગ્નિના અવતાર છે એવી માન્યતાએ એમના પુત્ર) શ્રીવિઠ્ઠલનાથ ગુસાંઈજી. (૩) એ નામનો એક ઔષધીય રસ

**અગ્નિ-કુલ(-ળ)** ન. [સં.] 'પૃથ્વીરાજરાસો' પ્રમાણે આબુ ઉપર વસિષ્ઠના યજ્ઞમાં અગ્નિકુંડમાંથી પરમાર પ્રતીહાર ચાલુક્ય–ચૌલુક્ય અને ચાહમાણ એવા ચાર પુરુષ ઉત્પન્ન થતાં એવા રાજપૂતોનું કહેવાતું કુળ. (૨) શ્રીવલ્લભાચાર્યજીના વંશજોનું ગોસ્વામિકુળ

**અગ્નિ-કુંડ** (-કુણ્ડ) પું. [સં.] યજ્ઞની વેદિકા

**અગ્નિ-કોણ** પું. [સં.] દક્ષિણ અને પૂર્વ વચ્ચેનો ખૂણો

**અગ્નિ-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અગ્નિકર્મ'.

**અગ્નિ-ક્રીડા** સ્ત્રી. [સં.] અગન-ખેલ, અગ્નિ ઉપર ચાલવાની રમત. (૨) આતશબાજી

**અગ્નિ-ખૂણો** પું. [+ જુઓ 'ખૂણો.' ગુ.] અગ્નિકોણ

**અગ્નિ-ગર્ભ** પું. [સં.] અરણીનું ઝાડ. (૨) ખીજડાનું વૃક્ષ. (૩) સૂર્યકાંત મણિ

**અગ્નિગર્ભા** સ્ત્રી. [સં.] પૃથ્વી (અંદરના ભાગમાં અગ્નિ હોવાને કારણે). (૨) શમી-ખીજડાનું વૃક્ષ. (૩) મોટી માલ-કાંકણી (છોડ)

**અગ્નિ-ગ્રાવ(-વા)** પું. [સં. अग्निग्रावा] જ્વાળામુખી પર્વતના જામેલા રસનો પથ્થર. (૨) આગિયો પથ્થર, સૂર્યકાંત

**અગ્નિ-ચક્ર** ન. [સં.] બળતા અગ્નિનું કૂંડાળું. (૨) શરીરમાં માનેલાં ૬ ચક્રોમાંનું ભવાંની વચ્ચે આવેલું એ નામનું ચક્ર. (યોગ.) [ગ્રાહી, 'ઇન્ફ્લેમેબલ'

**અગ્નિ-ચુંબક** (-ચુમ્બક) વિ. [સં.] સળગી ઊઠે તેવું, જ્વાલા-

**અગ્નિ-જ્વાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] અગ્નિની ઝાળ

**અગ્નિ-તપ્ત** વિ. [સં.] અગ્નિમાં તપાવેલું.(૨) (લા.) શુદ્ધ

**અગ્નિ-ત્રય** પું., બ.વ. [સં., ન., એ.વ.] ગાર્હપત્ય આહવનીય અને દક્ષિણ એ નામના ત્રણ અગ્નિ

**અગ્નિ-દાતા** પું. [સં.] ચિતા ઉપર મુડદાને આગ ચાંપનારો

**અગ્નિ-દાહ** પું. [સં.] ચિતા ઉપર મુડદાને આગ ચાંપવાની ક્રિયા

**અગ્નિ-દિવ્ય** ન. [સં.] અગ્નિપરીક્ષા, આગમાં નાખી શુદ્ધ કરવાની પ્રક્રિયા

**અગ્નિ-દીપક, -ન** વિ. [સં.] જઠરાગ્નિ પ્રદીપ્ત કરનારું

**અગ્નિ-દીપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જઠરાગ્નિનું સતેજ થવું એ

**અગ્નિ-દેવ** પું. [સં.], **૦તા** પું. [સં., સ્ત્રી.] અગ્નિનો અધિષ્ઠાતા દેવ

**અગ્નિ-પક્વ** વિ. [સં.] રાંધેલું

**અગ્નિ-પરિગ્રહ** પું. [સં.] યજ્ઞમાં દીક્ષા લઈ અગ્નિને અખંડ રાખવાને લેવાતું વ્રત

**અગ્નિ-પરીક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] અગ્નિમાં નાખી તપાવવું એ. (૨) (લા.) આકરી કસોટી

**અગ્નિ-પર્વત** પું. [સં.] જ્વાળામુખી પહાડ [પુરાણ

**અગ્નિ-પુરાણ** ન. [સં.] હિંદુ ધર્મનાં અઢાર પુરાણોમાંનું એક

**અગ્નિ-પૂજક** વિ. [સં.] અગ્નિની પૂજા કરનારું (પારસીઓ 'અગ્નિપૂજક' કહેવાય છે.)

**અગ્નિ-પૂજન** ન., **અગ્નિ-પૂજા** સ્ત્રી. [સં.] અગ્નિનું પૂજન

**અગ્નિ-પ્રદ** વિ.[સં.] અગ્નિદાતા. (૨)જઠરાગ્નિને પ્રદીપ્ત કરનારું

**અગ્નિ-પ્રવેશ** પું. [સં.] આગમાં પેસવું એ. (૨) સતી થવાની ક્રિયા

**અગ્નિ-બલ(-ળ)** ન. [સં.] પાચનશક્તિ

**અગ્નિ-બાણ** ન. [સં., પું.] આતશબાજીનો એક પ્રકાર, હવાઈ

**અગ્નિ-મણિ** પું. [સં.] અગ્નિ ઉત્પન્ન કરનારો મણિ, સૂર્યકાંત, ચકમક

**અગ્નિ-મય** વિ. [સં.] અગ્નિથી પૂર્ણ

**અગ્નિ-મ(-મં)થન** (-મન્થન) ન. [સં.] યજ્ઞમાં અરણીનાં બે લાકડાં સામસામાં ઘસી અગ્નિ ઉત્પન્ન કરવાની ક્રિયા

**અગ્નિ-માપક** વિ. [સં.] અગ્નિની શક્તિ-માત્રા માપનારું (યંત્ર), ગરમી માપવાનું (યંત્ર) [શક્તિની નબળાઈ

**અગ્નિ-માંદ્ય** (-માન્દ્ય) ન. [સં.] જઠરાગ્નિની મંદતા, પાચન-

**અગ્નિ-મુખ** વિ. [સં.] જેના મોઢામાં એ ખાય એમ આપવાથી અગ્નિને એ પહોંચે છે એ માન્યતા પ્રમાણે ગણાતું (બ્રાહ્મણ વગેરે). (૨) ન. [સં.] એક પાચક ઔષધ

**અગ્નિ-મૂલ્ય** વિ. [સં.] (લા.) બહુ મોંઘું

**અગ્નિ-મૂર્તિ** વિ. [સં.] (લા.) અતિ ક્રોધી

**અગ્નિ-મેઘ** પું. [સં.] તારાઓ વચ્ચે દેખાતા પ્રકાશવાળાં વાદળાં, 'નેબ્યુલા' [આવતો સંચો

**અગ્નિ-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] અગ્નિના બળથી ચલાવવામાં

**અગ્નિ-યાન** ન. [સં.] અગ્નિના બળ — વરાળથી ચાલતું વાહન (એંજિન, આગબોટ, લૉંચ, વગેરે)

**અગ્નિ-રથ** પું. [સં.] આગગાડી, રેલગાડી [દવા

**અગ્નિ-રસ** પું. [સં.] જઠરાગ્નિને પ્રદીપ્ત કરનારી એક ધાતુજ

**અગ્નિ-રૂપ** વિ. [સં.] (લા.) અત્યંત ક્રોધી [તણખિયો

**અગ્નિ-રોગ** પું. [સં.] શરીરમાં ઝાળ ઝાળ થાય એવો રોગ,

**અગ્નિ-વર્ણ** વિ. [સં.] અગ્નિના જેવા ચળકતા પીળા રંગનું, લાલચોળ

**અગ્નિવર્ણા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] મદિરા, દારૂ [વર્ણ.'

**અગ્નિવર્ણું** વિ. [સં. अग्निवर्ण + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] જુઓ 'અગ્નિ-

**અગ્નિ-વર્ધક** વિ. [સં.] જઠરાગ્નિને ઉદ્દીપ્ત કરનારું

**અગ્નિ-વંશ** (-વંશ) પું. [સં.] જુઓ 'અગ્નિકુલ.'

**અગ્નિ-વિદ** વિ. [+ સં. विद्] અગ્નિવિદ્યા જાણનાર

**અગ્નિ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] અગ્નિ પ્રગટ કરવાની વિદ્યા

**અગ્નિ-વૃદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] જઠરાગ્નિની દીપ્તિ

**અગ્નિ-વેત્તા** વિ., પું. [સં.] જુઓ 'અગ્નિવિદ'.

**અગ્નિ-શય્યા** સ્ત્રી. [સં.] ચિતા, ચેહ [બળતરા શમાવનારું

**અગ્નિ-શામક** વિ. [સં.] અગ્નિ બુઝાવનારું. (૨) શરીરની

**અગ્નિ-શાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] સળગતો અગ્નિ જ્યાં વેદીમાં હોય છે તેવું સ્થાન, અગ્નિહોત્રનું સ્થાન

**અગ્નિ-શિખા** સ્ત્રી. [સં.] આગની સગ, ચિનગારી, ઝાળ

**અગ્નિ-શુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] અગ્નિમાં નાખી શુદ્ધ કરવાની પ્રક્રિયા. (૨) (લા.) આકરી કસોટી

**અગ્નિ-ષ્ટોમ** પું. [સં.] જેમાં અગ્નિને પ્રાધાન્ય આપી યજ્ઞ કરવામાં આવે છે તેવી યજ્ઞક્રિયા, જ્યોતિષ્ટોમ

**અગ્નિ-સંદીપન** (-સન્દીપન) ન., **અગ્નિ-સંદીપ્તિ** (-સન્દીપ્તિ) સ્ત્રી. [સં.] જઠરાગ્નિનું સતેજપણું, પાચન

**અગ્નિ-સંસ્કાર** (-સંસ્કાર) પું. [સં.] મુડદાને આપવામાં આવતો વિધિપૂર્વકનો અગ્નિદાહ

**અગ્નિ-સાક્ષિક** વિ. [સં.] અગ્નિની સામે કરવામાં આવતું (કર્મ)

**અગ્નિસાત્** ક્રિ.વિ. [સં.] અગ્નિમાં ભળી જાય – સળગી નાશ પામે એમ [બંધાતી મુંજમેખલા, મુંજનો દોરો

**અગ્નિ-સૂત્ર** ન. [સં.] યજ્ઞ કરતી વેળા બ્રાહ્મણની કેડ ઉપર

**અગ્નિ-સેવન** ન. [સં.] અગ્નિના તાપે તપવાની ક્રિયા. (૨) શેક (એ ગરમ પાણીનો પણ હોઈ શકે.)

**અગ્નિ-સ્નાન** ન. [સં.] (લા.) અગ્નિમાં બળી મરવાની ક્રિયા

**અગ્નિ-સ્ફુલિંગ** (-લિઙ્ગ) પું. [સં.] ચિનગારી, તણખો

**અગ્નિ-હુત** વિ. [સં.] અગ્નિમાં હોમેલું

**અગ્નિ-હોત્ર** ન. [સં.] બ્રાહ્મણના મકાનમાં સદા બળતો રાખવામાં આવતો વેદીનો અગ્નિ. (૨) એવા અગ્નિમાં કરવામાં આવતી હોમક્રિયા

**અગ્નિહોત્રી** વિ., પું. [સં., પું.] અગ્નિહોત્ર કરવાની દીક્ષા લીધી છે તેવો (બ્રાહ્મણ). (૨) એ અવટંકનો બ્રાહ્મણ

**અગ્નીય** વિ. [સં.] અગ્નિને લગતું

**અગ્ન્યસ્ત્ર** ન. [સં. अग्नि + अस्त्र] જુઓ 'અગ્નિ-અસ્ત્ર'.

**અગ્ન્યાધાન** ન. [સં. अग्नि + आधान] વિધિથી અગ્નિની કરેલી સ્થાપના

**અગ્ન્યાશય** પું. [સં. अग्नि + आशय] જરોળને અડી જમણી બાજુ કાળજા સુધી જતી આમાશય પાછળ આવેલી એ નામની એક ગ્રંથિ, 'પૅન્ક્રિયાસ' [[સં.] ટોચકું. (૩) આણી

**અગ્ર** વિ. [સં.] આગળના ભાગમાં રહેલું, મુખ્ય. (૨) ન.

**અગ્ર-ગણ્ય** વિ. [સં.] અગ્રેસર, અગ્રણી, આગેવાન

**અગ્રગણ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અગ્રેસરતા, આગેવાની, નેતાગીરી

**અગ્ર-ગામી** વિ. [સં.] આગળ આગળ ચાલતું. (૨) આગેવાન, 'હેરૅલ્ડ'

**અગ્ર-જ** વિ. [સં.] અગાઉથી જન્મેલ (મોટું-ભાઈ કે બહેન.) (૨) પું. બ્રાહ્મણ (ચાર વર્ણોમાં વિરાટમાંથી પ્રથમ જન્મેલો હોવાની માન્યતાએ)

**અગ્ર-જન્મા** પું. [સં.] અગ્રજ. (૨) બ્રહ્મા. (૩) બ્રાહ્મણ.

**અગ્રજા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] મોટી બહેન

**અગ્ર-જાતિ** સ્ત્રી. [સં.] બ્રાહ્મણ જાતિ

**અગ્ર-જિહ્વા** સ્ત્રી. [સં.] જીભનું ટોચકું – ટેરવું [(પા.કો.)

**અગ્ર-ણી** વિ. [સં.] આગેવાન, અગ્રેસર, નાયક, 'પાયોનિયર'

**અગ્ર-તા** સ્ત્રી. [સં.] પહેલું રહેવાની સ્થિતિ, અગ્રાધિકાર, પ્રાથમ્ય, પહેલગીરી, 'પ્રાયૉરિટી'

**અગ્રતા-ક્રમ** પું. [સં.] પહેલું પહેલું કોણ એની આનુપૂર્વી, 'ઑર્ડર ઑફ પ્રાયૉરિટી' [નિયમ, 'પ્રાયૉરિટી બેઝિઝ'

**અગ્રતા-ધોરણ** ન. [સં. + જુઓ 'ધોરણ.'] પહેલું કોણ એનો

**અ-ગ્રથિત** વિ. [સં.] ન ગૂંથેલું

**અગ્ર-દંત** (-દન્ત) પું. [સં.] આગળનો દાંત [ગરોળી

**અગ્રદંતી** (-દન્તી) સ્ત્રી. [સં.] આગળ દાંતવાળી એક જાતની

**અગ્ર-દાની** વિ., પું. [સં., પું.] પ્રેતને ઉદ્દેશી અપાતું દાન લેનારો બ્રાહ્મણ, કાટાલિયો

**અગ્ર-દૂત** પું. [સં.] અગાઉથી સમાચાર લઈ જનારો સંદેશવાહક

**અગ્ર-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] અગમદૃષ્ટિ, અગમચેતી

**અગ્ર-દ્વાર** ન. [સં.] મુખ્ય બારણું, મુખ્ય દરવાજો

**અગ્ર-ધાન્ય** ન. [સં.] ચોમાસામાંનો પહેલો પાક – મકાઈ ડાંગર સામો વગેરે

**અગ્ર-નાસિકા** સ્ત્રી. [સં.] નાકનું ટોચકું-ટેરવું

**અગ્ર-પૂજા** સ્ત્રી. [સં.] પ્રથમ કરવામાં આવતું પૂજન

**અગ્ર-પૃષ્ઠ** ન. [સં.] મુખપૃષ્ઠ, 'ટાઇટલ-પેજ'

**અગ્ર-મહિષી** સ્ત્રી. [સં.] પટરાણી

**અગ્ર-યાયી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અગ્રગામી'.

**અગ્ર-યોધી** વિ., પું. [સં., પું.] સેનાના આગળના ભાગમાં રહી યુદ્ધ ખેલનાર યોદ્ધો

**અગ્ર-લેખ** પું. [સં.] વર્તમાનપત્ર-સામયિક-માંનો સંપાદકીય લેખ, તંત્રી-લેખ, 'લીડર' [મોખરાનું

**અગ્ર-વર્તી** વિ. [સં., પું.] આગળના ભાગમાં રહેનારું, મુખ્ય,

**અગ્રવાલ** જુઓ 'અગરવાલ.'

**અગ્ર(-ગ્રે)-સર** વિ. [સં.] આગેવાન, અગ્રણી, નેતા

**અગ્ર-સ્થાન** ન. [સં.] આગળના ભાગનું સ્થાન, મોખરાનું સ્થાન

**અગ્ર-સ્થિતિ** વિ. [સં.] આગળના ભાગમાં રહેલું, મોખરાનું

**અગ્ર-હક(-ક્ક)** પું. [સં. + જુઓ 'હક'.] પહેલું હોવાનો અધિકાર, 'પ્રાયર કલેઇમ'

**અગ્ર-હાયણ(-ન)** પું. [+ સં. हायन वर्ष] વર્ષનો પહેલો મહિનો, (પ્રાચીન કાળમાં પહેલો હતો માટે) માગસર મહિનો

**અગ્ર-હાર** પું. [સં.] સૌથી પહેલો આપવાનો હિસ્સો. (૨) ખેતરની ઊપજમાંથી બ્રાહ્મણ માટે આપવા માટે રખાયેલું ધાન્ય. (૩) બ્રાહ્મણોના ભરણપોષણને માટે રાજ્ય તરફથી અપાયેલ ગામ અથવા જમીન. (૪) દેવસ્થાનની પૂજા-અર્ચના અને પૂજારીના ભરણપોષણ માટે અપાયેલ ગામ અથવા જમીન

**અ-ગ્રાજ** જુઓ 'અ-ગરાજ'.

**અગ્રાધિકાર** પું. [સં. अग्र + अधिकार] પહેલો હક્ક

**અ-ગ્રામીણ** વિ. [સં.] ગામડાને લગતું ન હોય તેવું, નાગરિક, શહેરી [શહેરી. (૨) સભ્યતાવાળું

**અ-ગ્રામ્ય** વિ. [સં.] ગામડાને લગતું ન હોય તેવું, નાગરિક,

**અગ્રાસન** ન. [સં. अग्र + आसन] આગલું આસન, મોખરાનું સ્થાન, પહેલી બેઠક [સમઝમાં ન આવે તેવું

**અ-ગ્રાહ્ય** વિ. [સં.] ગ્રહણ કરવા યોગ્ય નહિ તેવું. (૨)

**અગ્રાહ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અગ્રાહ્યપણું

**અગ્રાંગ** (-ગ્રાઙ્ગ) ન. [સં. अग्र + अङ्ग] શરીરનો આગલો ભાગ

**અગ્રાંશ** (-ગ્રાંશ) પું. [સં. अग्र + अंश] આગલો હિસ્સો, મુખ્ય હિસ્સો ['ફ્રોર-મોસ્ટ', ઍડવાન્સ'

**અગ્રિમ** વિ. [સં.] તદ્દન આગલું, પહેલું, શરૂઆતનું, 'કાર્ડિનલ',

**અગ્રિમ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અગ્રપણું, પ્રાથમ્ય, અગ્રતા

**અગ્રિમાધિકાર** પું. [સં. अग्रिम + अधिकार] પૂર્વહક્ક, અગ્રિમતા

**અગ્રે** ક્રિ.વિ. [સં., સા.વિ., એ.વ.] પૂર્વના સમયમાં, આગળ હોય એમ

**અગ્રે-સર** વિ. [સં.] જુઓ 'અગ્રસર'.

**અગ્રેસર-તા** સ્ત્રી. [સં.] અગ્રેસરપણું, આગેવાની, નેતૃત્વ

**અગ્રેસરી** વિ. [સં., પું.] અગ્રેસર, આગેવાન

**અગ્ર્ય** વિ. [સં.] અગ્રણી, અગ્રેસર, (૨). જુઓ 'અગ્રજ'.

**અઘ** ન. [સં.] પાપ. (૨) પું. એ નામનો એક પૌરાણિક અસુર (સંજ્ઞા., ભાગવત પુરાણ.)

**અઘ-ઓક** સ્ત્રી. [જુઓ 'અઘવું' + 'ઓકવું'] હગવા ઓકવાનો રોગ, કોગળિયું, 'કૉલેરા'

**અઘ-ઓઘ** પું. [સં. अघ + ओघ સંધિ વિના] પાપોનો સમૂહ

**અઘ-કર્તા** વિ., પું. [સં., પું.] પાપ કરનાર

**અઘકર્મી** વિ. [સં., પું.] પાપકર્મ કરનાર [અત્યંત પાપી

**અઘ-ગર્ક** વિ. [+ જુઓ 'ગરક' ડૂબેલું.] પાપમાં ગળાડૂબ રહેલું,

**અ-ઘટ** વિ. [સં.] અઘટિત, અણછાજતું

**અઘટ-ઘટના** સ્ત્રી. [સં.] ન બની શકે તેવો બનાવ

**અ-ઘટતું** વિ. [+'ઘટવું'+ગુ. 'તું' વ.કૃ.] અણછાજતું, અઘટિત

**અ-ઘટિત** વિ. [સં.] ન બનેલું. (૨) ન બનવા જેવું, અણછાજતું
**અઘટિત-ઘટના** સ્ત્રી. [સં.] અત્યાર સુધીમાં ન બન્યો હોય તેવો બનાવ　　　　[કરવામાં કુશળ (માયા)
**અ-ઘટિત-ઘટના-પટીયસી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] અઘટિત ઘટના
**અ-ઘટાવું** અ.ક્રિ. ઓછું થવું
**અઘડ**[1] પું. ધરો, પાણીનો ઊંડો ધૂનો. (૨) ઘોડા બાંધવાનો તબેલો. (૩) હાથી બાંધવાનું હાથીખાનું
**અ-ઘડ**[2] વિ. [+'ઘડવું'] અણઘડ, અશિક્ષિત, મૂર્ખ. (૨) બેડોળ, કદરૂપું. (૩) (લા.) સુંદર　　　　[વાળું, કદરૂપું, બેડોળ
**અઘડ-ઘટું** વિ. [જુઓ 'અઘડ[2]' + સં. ઘાટ દ્વારા] અઘડ ઘાટ-
**અઘણ**[1] પું. [જુઓ 'અઘવું' + ગુ. 'અણ' કર્તૃવાચક કૃ.પ્ર.] (લા.) બીકણ, ચરકણ
**અઘણ**[2] ન. [જુઓ 'અઘવું' + ગુ. 'અણ' ક્રિયાવાચક કૃ.પ્ર.] હગવાની ક્રિયા, હગણ. (૨) મલદ્વાર, ગુદા
**અઘણ-ખાડ** (-ડ્ય), **-ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અઘણ[2]' + 'ખાડ' અને 'ખાણ'.] ઝાડે ફરવા જવાનો મોટો ખાડો, ગૂખાડો, હગણ-ખાડ, હગણ-ખાણ
**અઘણ-શી(-સી)** વિ. [જુઓ 'અઘણ[1]' + સં. सिंह > પ્રા. सीह-માંથી 'સી' અનુગ-પ્રકાર] વારંવાર હગવા જવાના દર્દવાળું, ઝાડાનું દર્દી, હગણશી　　　　[હગાણી. (૨) જાજરૂ, સંડાસ
**અઘણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અઘવું' + ગુ. 'અણી' કૃ.પ્ર.] મલદ્વાર, ગુદા,
**અઘણો** પું. [ગ્રા., 'અઘવું' + ગુ. 'અણું' કૃ.પ્ર.] મલદ્વાર, ગુદા
**અઘ-દુઃખ** ન. [સં.] પાપકર્મથી આવી મળેલું દુઃખ
**અઘ-નાશ,૦ક,૦ન** પું. [સં.] પાપનો નાશ કરનાર
**અઘ-ભય** પું. [સં., ન.] પાપ થઈ જવાની બીક
**અઘ-ભાજન** ન. [સં.] પાપનું સ્થાન
**અઘમગ** પું. [સં. अघ + સં. मार्ग દ્વારા] પાપનો માર્ગ
**અઘ-મતિ** સ્ત્રી. [સં.] પાપી બુદ્ધિ. (૨) વિ. પાપી બુદ્ધિવાળું
**અઘ-મય** વિ. [સં.] પાપથી ભરેલું
**અઘ-મર્ષણ**[1] વિ. [સં.] પાપનો નાશ કરનારું
**અઘ-મર્ષણ**[2] ન. [સં.] હિંદુ-દ્વિજોના સંધ્યાવિધિમાંની પાપ દૂર કરવાની ભાવનાથી મંત્ર બોલી જમણી હથેળીમાંનું જલ જમણી નસકોરીથી હવા આપી ડાબી બાજુ નાખવાની ક્રિયા
**અઘ-મૂતર** (અઘ્ય-મૂતરય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અઘવું' + 'મૂતરવું'.] હગવા-મૂતરવાનો રોગ. (૨) (લા.) ભય ત્રાસ કે સખ્ત મહેનતને લીધે થયેલી ખરાબ સ્થિતિ
**અઘ-મોચન** વિ. [સં.] પાપમાંથી મુક્ત કરાવનાર
**અઘરણિયાત** સ્ત્રી. [જુઓ 'અઘરણી' + ગુ. 'આત' ત.પ્ર.] પહેલી વાર સગર્ભા થયેલી — જેની અઘરણીનો પ્રસંગ ઊજવવાનો છે તેવી સ્ત્રી
**અઘરણી** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. अग्घहणिआ] પહેલવહેલો સ્ત્રીને ગર્ભ રહેવાનો સુમંગલ પ્રસંગ. (૨) અઘરણીના પ્રસંગની ઉજવણી, સીમંતોન્નયન સંસ્કાર (મોટે ભાગે હિંદુઓમાં સાતમે માસે)
**અઘરાળું** વિ. [ગ્રા.] ગંદું. (૨) (લા.) લુચ્ચું
**અઘરાળો** પું. વાસણની અંદર દાળથી વળતો ખરેટો, ઓઘરાળો. (૨) મોટો ચમચો
**અઘરું** વિ. [સં. अ-गृह्य-ન પકડાતું] સમજવામાં-કરવામાં મુશ્કેલી ભરેલું, કઠણ. (૨) ન. (લા.) મુશ્કેલીનો સમય

**અ-ઘરેણિયાત** વિ. [+ જુઓ 'ઘરેણું' + ગુ. 'આત' ત.પ્ર. ઘરાણે-ગિરો નહિ મૂકેલું, સ્વ-માલિકીનું
**અઘરોળ** પું. મૂંઝારો　　　　[દ્વાર, ગુદા]
**અઘ-વાટ** (-ટ્ય) [જુઓ 'અઘવું' + ગુ. 'વાટ[1]' (માર્ગ)] મલ-
**અઘવાડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી., **-ડો** પું. [જુઓ 'અઘવું' દ્વારા.] હગેલાંઓએ કરેલો ગંદવાડ. (૨) (લા.) ઘણી ગંદકી
**અઘ-વાન** વિ. [સં. अघवान् પું.] પાપી
**અઘ-વિમોચક** વિ. [સં.] પાપમાંથી છોડાવનાર, અઘમોચક
**અઘવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'હગવું'; મહાપ્રાણ શ્રુતિના સ્થાનપલટાથી 'અઘવું'] મળત્યાગ કરવો, ઝાડે ફરવું, મળશુદ્ધિ કરવી. **અઘાવું** ભાવે., ક્રિ. **અઘાડ(-વ)વું**, પ્રે., સ. ક્રિ.
**અઘ-હર(૦ણ)** વિ. [સં.], **અઘ-હર્તા, અઘ-હારી** વિ. [સં., પું.] પાપનો નાશ કરનાર
**અઘાટ**[1] વિ. [સં. आ-घाट હદ] મકાનનો જમીન અને બાંધકામ સહિત કુલ હક્ક આપી દેવામાં આવે તે રીતનું. (૨) બિન-શરતી
**અ-ઘાટ**[2] વિ. [સં.] અપાર, અનંત
**અઘાટ-નદાવા** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'અઘાટ[1]' + ન + દાવા'.] જેની સામે કશો દાવો ન ચાલે તેવા કુલ હક્ક સાથે
**અઘાટિયું, અઘાટી** વિ. [જુઓ 'અઘાટ[1]' + ગુ. 'ઇયું'-'ઈ' ત.પ્ર.] કુલ હક્ક સાથેનું
**અઘાડવું** જુઓ 'અઘવું'માં.
**અઘા(-ઘે)ડી, ૦બોડી** સ્ત્રી. [દે.પ્રા. अग्घाडिआ] અઘેડાના જેવી એક વનસ્પતિ, બોડી અઘાડી, પોપટી કાંગ, કાકજંઘ
**અઘા(-ઘે)ડો** પું. [દે.પ્રા. अग्घाडअ-] એ નામની એક પવિત્ર ગણાતી વનસ્પતિ
**અઘાણ** ન. [જુઓ 'અઘવું' + ગુ. 'આણ' કૃ. પ્ર.] હગવાની હાજત, હગાણી. (૨) ઝાડો, મળ, વિષ્ઠા
**અઘાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અઘવું' + ગુ. 'આણી' કૃ. પ્ર.] હગવાની હાજત, હગાણી
**અઘાણું** વિ. [જુઓ 'અઘવું' + ગુ. 'આણું' કૃ.પ્ર.] જેને હગવાની હાજત થઈ છે તેવું, હગાણું
**અ-ઘાત્ય** વિ. [સં.] મરી ન નખાય તેવું
**અઘામણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અઘવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ.ત.] વારંવાર ઝાડો થાય એવો રોગ, અતીસાર. (૨) (લા.) દુઃખ, પીડા. (૩) ભય ત્રાસ અને ખૂબ શ્રમથી થયેલી ખરાબ સ્થિતિ
**અઘામું** વિ. અઘરું, મુશ્કેલ. (૨) ભયંકર, બિહામણું
**અઘાયુ** વિ. [સં.] દુષ્ટ, પાપી. (૨) નુકસાન કરનારું
**અઘાર** (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અઘવું' દ્વારા.] પક્ષીની ચરક, હગાર　　　　[જગ્યા
**અઘારો** પું. [જુઓ 'અઘવું' દ્વારા.] ગંદવાડ. (૨) ગંદવાડની
**અઘાર્તિ** સ્ત્રી. [સં. अघ + आर्ति] અઘ અને આર્તિ – પાપ અને દુઃખ
**અઘાવવું** જુઓ 'અઘવું'માં. (૨) (લા.) જોરજુલમથી કોઈ પાસેથી નાણાં કઢાવવાં. (૨) ભારે ભય આપવો
**અઘાવું** જુઓ 'અઘવું'માં.
**અઘાસવું** અ.ક્રિ. પસ્તાવું
**અઘેટી** સ્ત્રી. ગરમાગરમ તાજા ગોળમાં આથેલું આદુ

**અઘેડી** જુઓ 'અઘાડી'.

**અઘેડો** જુઓ 'અઘાડો'.

**અઘોડો** પું. મોટા ચામડાના બે ટુકડામાંનો પ્રત્યેક ટુકડો

**અઘોર** વિ. [સં.] જેનાથી વધુ ભયાનક બીજું કોઈ નથી તેવું, અત્યંત ભયંકર. (૨) (લા.) દુષ્ટ, ઘાતકી. (૩) નીચ

**અઘોર-નાથ** પું. [સં.] ભૂતોના સ્વામી, શિવજી

**અઘોર-પંથ** (-પન્થ) પું. [+સં. पथिन् નું પ.વિ., એ.વ. पन्थाः] મેલી સાધના કરનારા બાવાઓનો સંપ્રદાય

**અઘોરપંથી** (-પન્થી) વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અઘોર-પંથનું અનુયાયી

**અઘોર-મંત્ર** (-મન્ત્ર) પું. [સં.] અઘોર-પંથનો દીક્ષામંત્ર

**અઘોર-માર્ગ** પું. [સં.] જુઓ 'અઘોર-પંથ.'

**અઘોરમાર્ગી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અઘોરપંથી.'

**અઘોર-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] અઘોર-પંથીની મંત્રવિદ્યા. (૨) (લા.) મેલી વિદ્યા

**અઘોરા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ભાદરવા વદિ ચૌદસ

**અઘોરી** વિ., પું., [સં., પું.] અઘોર-પંથનો અનુયાયી બાવો. (૨) (લા.) પહાડની ખો વગેરે ઉજ્જડ અને બિહામણી જગ્યામાં રહેનાર માનવ [જેવી ટેવ

**અઘોરી-વેડા** પું., બ.વ. [+જુઓ 'વેડા'.] અઘોરપંથીના

**અ-ઘોષ** વિ. [સં.] જેના ઉચ્ચારણમાં રણકા જેવો ધ્વનિ ન ઊઠતાં કઠોરપણું હોય છે તેવો (વર્ણ) – (કચટતપ ખછઠથફ શષસ એ વ્યંજનો 'અઘોષ' છે). (વ્યા.)

**અઘૌઘ** પું. [સં. अघ + ओघ] પાપોનો સમૂહ, થોકબંધ પાપ

**અ-ઘ્રેય** વિ. [સં.] સૂંઘવા યોગ્ય નહિ તેવું

**અચ્** પું., બ.વ. [સં. अइउण् ऋऌक् एओङ् ऐऔच् – એમ अ થી च् પ્રત્યાહાર સુધીના મૂળ ૯ સ્વરોની માહેશ્વરનાં સૂત્રો પ્રમાણેની પાણિનિએ સ્વીકારેલી સંજ્ઞા] સ્વરો. (વ્યા.)

**અચક**[1] (-કચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'અચકવું'.] અટકણ, ઠેસી, આગળી. (૨) (લા.) નડતર, મુશ્કેલી

**અચક**[2] ક્રિ.વિ. [રવા.] અચાનક [અમૂંઝણ

**અચકડું** ન. [રવા.] કાંઈ સાંભરી આવવાથી છાતીમાં થતી

**અચકન** પું., ન. [હિં.] છાતીના ભાગમાં પાસે પાસે બોરિયાંવાળી ડગલા તથા અંગરખાની મિશ્ર બનાવટ, વધુ લાંબો ડગલો ('શેરવાની'માં અને 'અચકન'માં થોડો તફાવત છે. બંને ઉત્તર ભારતના પ્રકારના ડગલા છે.)

**અચક-મચક** ક્રિ.વિ. [રવા.] એકદમ, ઓચિંતું

**અચક(-કા)વું** અ.ક્રિ. [રવા.] ખંચાવું, સંકોચ અનુભવવો. (૨) કામ કરવા જતાં આંચકો ખાવો. (૩) બોલતાં જીભ થોથરાવી. **અચકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અચકામણ** ન. [જુઓ 'અચકવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ.પ્ર.] અચકવા પડવાની સ્થિતિ. (૨) અચકવાની મુશ્કેલી

**અચકારો** પું. [જુઓ 'અચકવું' દ્વારા.] ધક્કો, હડસેલો. (૨) આંચકો. (૩) ધસારો

**અચકાવવું** જુઓ 'અચકવું'માં.

**અચકાવું** જુઓ 'અચકવું'. [સ્થિતિ, અચકામણ

**અચકો** પું. [જુઓ 'અચકાવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] અચકાવાની

**અચકો-મચકો** પું. [જુઓ 'અચકો' + 'મચકો'.] બોલવા ચાલવામાં કે ગીત ગાવામાં શરીરને એક બાજુ અટકાવી આંચકો ખવરાવી લેવાતો લહેકો

**અ-ચક્ષુ** વિ. [+સં. चक्षुस् ન.] આંખ વિનાનું, આંધળું

**અચક્ષુ-ગમ્ય** વિ. [સં. अचक्षुर्गम्य] આંખ સિવાયની ઇંદ્રિયથી – જ્ઞાનથી જાણી શકાય તેવું [ન થયું હોય તેવું

**અ-ચડ(-ઢ)** વિ. [+જુઓ 'ચડ (-ઢ)વું'.] ખાતામાં જમા-ઉધાર

**અચડ(-ઢ)-મેળ** પું. [+જુઓ 'મેળ.'] વર્ષ આખરે રોજમેળમાં કરવામાં આવતી જમા-ખર્ચી. (નામું.)

**અ-ચડા(-ઢા)ઉ** વિ. [+જુઓ 'ચડા(-ઢા)ઉ.'] જેને પલોટવામાં નથી આવ્યું તેવું (ઘોડું)

**અ-ચઢ** જુઓ 'અચડ'.

**અચઢ-મેળ** જુઓ 'અચડ-મેળ'.

**અચઢાઉ** જુઓ 'અ-ચડાઉ'. [જડ, ઠોઠ

**અ-ચતુર** વિ. [સં.] ચતુરાઈ વિનાનું, બોથડ. (૨) (લા.)

**અચપચું** વિ. [સં. अर्ध- > પ્રા. अद्ध + ગુ. 'પચવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] અડધું પકવેલું, કાચુંપાકું. (૨) થોડું પ્રવાહી અને થોડું ઘાટું એવું, ગદગદું ['આઈ' ત.પ્ર.] અચપરાપણું

**અચ(-ચ્ચ)પરા(-રા)ઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'અચ(-ચ્ચ)પરું,-ળું' + ગુ.

**અચ(-ચ્ચ)પરું, -ળું** વિ. [ગ્રા.] અટકચાળું, તોફાની, મસ્તીખોર

**અ-ચપલ(-ળ)** વિ. [સં.] ચપળતા વિનાનું, અચંચલ. (૨) ધીર, ગંભીર [(૨) ગંભીરતા

**અચપલ(-ળ)-તા** સ્ત્રી. [સં.] ચપળતાનો અભાવ, અચંચલતા.

**અચપલી** સ્ત્રી. [ગ્રા.] રમત-ગમત, ખેલ

**અ-ચપળ** જુઓ 'અ-ચપલ'.

**અ-ચપળતા** જુઓ 'અ-ચપલતા'.

**અ-ચપળાઈ**[1] સ્ત્રી. [સં. अ-चपल નો ગુ. + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] ચપળતાનો અભાવ, અચંચલતા

**અચપળાઈ**[2] જુઓ 'અચપરાઈ'.

**અચ(-ચ્ચ)પળું** જુઓ 'અચપરું.'

**અચબૂચ** ક્રિ.વિ. અચાનક, એકાએક

**અચમચવું, અચમચવવું, અચમચાવવું** જુઓ 'હચમચવું'માં.

**અ-ચર** વિ. [સં.] હાલે ચાલે નહિ તેવું, અજીવ, સ્થાવર

**અચરકો** પું. આંચકો, ધક્કો. (૨) (લા.) ઉમળકો [**૦લાગવો** (રૂ.પ્ર.) ધક્કો પહોંચવો, નુકસાન થવું. **૦આવવો** (રૂ.પ્ર.) વહાલ આવવું]

**અચરજ(-ત)** ન., -તી સ્ત્રી. [સં. आश्चर्य > પ્રા. अच्चरिज्ज] આશ્ચર્ય, નવાઈ. (૨) (લા.) નવાઈ ઉપજાવે તેવો બનાવ

**અ(-ચ્ચ)ચર-પચ(-ચ્ચ)ર** વિ. કાચું કોરું. (૨) ક્રિ.વિ. (લા.) રહી રહીને, થોડી થોડી વારે. [**૦ખાવું** (રૂ.પ્ર.) જેતે ખાધા કરવું]

**અચરાવવું** સ. ક્રિ. (અનાજને) સૂપડા વડે સાફ કરવું, ઝાટકવું. **અચરાવાવું** કર્મણિ. ક્રિ. **અચરાવાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**અચરાવાવવું, અચરાવાવું** જુઓ 'અચરાવવું'માં.

**અ-ચરિત** વિ. [સં.] અસ્વાભાવિક, અલૌકિક, દિવ્ય

**અચ(-ચ્ચ)રું-પચ(-ચ્ચ)રું** વિ. [જુઓ 'અ(-ચ્ચ)ચર-પચ(-ચ્ચ)ર' + બંને અંગોને ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] સાજુંમાંદું

**અચરે-અચરે-રામ** (રૂ.પ્ર.) ('રામ' 'રામ' ઉચ્ચાર-ની રીતે પોપટને ભણાવવામાં આવે છે એની પડછે) સમજ્યા વિના ગોખ્યા કરે તેવું, પોપટિયું

**અ-ચરો** પું. [+ જુઓ 'ચરવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ચરવામાં નુકસાન કરે તેવી વનસ્પતિ ઘાસ વગેરે

**અચરો-કચરો** પું. [જુઓ 'કચરો'નો દ્વિર્ભાવ.] (લા.) ઉપયોગ વગરની ચીજ વસ્તુઓ. (૨) આચરકૂચર, ગમે તે મળ્યું ખાવાનું

**અ-ચર્વિત** વિ. [સં.] ચાવ્યા વિનાનું. (૨) (લા.) ચાખ્યા વગરનું. (૩) અનુભવ લેવાયા વિનાનું [પર્વત, પહાડ

**અ-ચલ(-ળ)** વિ. [સં.] ખસે નહિ તેવું, સ્થિર, દૃઢ. (૨) પું.

**અ-ચલ(-ળ)-તા** સ્ત્રી. [સં.] અચળપણું

**અચલ(-ળ)-પદ** ન. [સં.] મોક્ષપદ

**અચલવાદી** વિ. [સં., પું.] પોતાના મત-સિદ્ધાંતમાં કશું ન બદલનારું, 'નો-ચેંજર' (આ.બા.)

**અચલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] પૃથ્વી

**અચલાયતન** ન. [સં. अचल+आयतन] સ્થિર સ્થાન

**અચલા-સપ્તમી** સ્ત્રી. [સં.] માઘ સુદિ સાતમની તિથિ

**અ-ચલિત** વિ. [સં.] ન ખસેલું, સ્થિર

**અચવન** સ્ત્રી. [સં. आचमन ન.] જુઓ 'આચમન'.

**અચવાવવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'અચવન', -ના.ધા.] પ્રભુને સામગ્રીભોગ ધરાવી ખસેડી લીધા પછી આચમન કરાવવું

**અ-ચવ્યું[1]** વિ. [દે.પ્રા. चव કહેવું. + ગુ. 'યું.' ભૂ.કૃ.] નહિ કહેલું. (૨) (લા.) અનુભવ વિનાનું [ચાખ્યા વિનાનું

**અ-ચવ્યું[2]** વિ. [સં. च्यु ખસવું, પડવું + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ચાવ્યા-

**અ-ચળ** જુઓ 'અ-ચલ'.

**અચળ-તા** જુઓ 'અચલ-તા'.

**અચળ-પદ** જુઓ 'અચલ-પદ'.

**અચળા** જુઓ 'અ-ચલા'. [કોટિનું, શાશ્વત

**અ-ચળું** વિ. [સં. अ-चल-क-] અચળ, સ્થિર. (૨) (લા.) સ્થિર-

**અ-ચંચલ(-ળ)** (-ચચ્ચ-) વિ. [સં.] હરવા ફરવા—કામકાજ કરવામાં ચપળ નહિ તેવું, ઢીલી પ્રકૃતિ—સ્વભાવનું. (૨) ધીર સ્વભાવનું

**અચંચલ(-ળ)-તા** (-ચચ્ચ-) સ્ત્રી. [સં.] ચંચળતાનો અભાવ

**અ-ચંચળ** (-ચચ્ચળ) જુઓ 'અ-ચંચલ'.

**અ-ચંચળતા** (-ચચ્ચળ-) જુઓ 'અ-ચંચલતા'.

**અચંબો** (અચમ્બો) પું. [સં. अत्यद्भुत-પ્રા. अच्चब्भुअ-વિ.] આશ્ચર્ય, વિસ્મય, તાજુબી (જૂ.ગુ.માં 'અચંભો'.)

**અચા[1]** સ્ત્રી. જમાવ, ભીડ, ગિરદી. (૨) ગંદકી, કચરો. (૩) અગતો, અણોજો

**અચા[2]** પું., બ.વ. પડોશી સાથેના વર્તનમાં પાળવાના નિયમ

**અ-ચાક્ષુષ** વિ. [સં.] આંખથી ન દેખાય તેવું

**અ-ચાનક** ક્રિ.વિ. [+ જુઓ 'ચાનક'.] ધ્યાનમાં આવ્યું—રહ્યું ન હોય એ રીતે, ઓચિંતું, એકાએક, અણધારી રીતે, આકસ્મિક રીતે

**અ-ચાપલ(-લ્ય)** ન. [સં.] ચપળતાનો અભાવ. (૨) સ્થિરતા

**અચાર** ન. [ફા. 'અચાર્'—અથાણું < સં. आचार રીતરિવાજ, વિવેક] અથાણું, સંધાણું

**અ-ચાલુ** ન. [+ જુઓ 'ચાલુ.'] ભારને લીધે ધીમે ચાલતું વહાણ

**અ-ચાલો** પું. [+ જુઓ 'ચાલવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] રજસ્વલાને ત્રણ દિવસ કશું કામ ન હોતાં બેસી રહેવાનું. (૨) (લા.) રજોદર્શનનો ગાળો. (૩) (લા.) હરકત, અડચણ

**અચાળે-વચાળે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'વચાળો'નો દ્વિર્ભાવ, ગુ. 'એ' + સા.વિ., પ્ર.] વચ્ચે વચ્ચે. (૨) આંતરે આંતરે. (૩) ચારે ફેર, ચોમેર

**અ-ચાંચલ્ય** (-ચાચ્ચલ્ય) ન. [સં.] અચંચળતા [ચિકિત્સા

**અ-ચિકિત્સા** સ્ત્રી. [સં.] ચિકિત્સાનો અભાવ. (૨) ઓછી

**અ-ચિકિત્સિત** વિ. [સં.] જેની ચિકિત્સા કે ઇલાજ નથી કરવામાં આવેલ તેવું. (૨) જેની જાંચ નથી થઈ તેવું

**અ-ચિકિત્સનીય, અ-ચિકિત્સ્ય** વિ. [સં.] જેની ચિકિત્સા કે ઇલાજ ન થઈ શકે તેવું

**અ-ચિક્કણ** વિ. [સં.] ચીકાશ વગરનું

**અ-ચિત(-ત્)** વિ. [સં. अ-चित्] જેમાં જીવનતત્ત્વ નથી તેવું, જડ તત્ત્વ. (૨) પ્રકૃતિ તત્ત્વ

**અ-ચિત્ત** ક્રિ.વિ. [સં.] ચિત્ત-ધ્યાન વિના, બેધ્યાન

**અચિત્તત્ત્વ** ન. [સં.] જડ તત્ત્વ, જડ પદાર્થ ('પૃથ્વી' વગેરે)

**અ-ચિત્ર** વિ. [સં.] ચિત્રો વિનાનું. (૨) વ્યંગ્યાર્થ વિનાનું. (કાવ્ય.)

**અ-ચિત્રિત** વિ. [સં.] ચીતર્યા વિનાનું, ચિત્રહીન

**અ-ચિર** વિ. [સં.] લાંબા કાળનું નહિ તેવું. (૨) થોડા સમય પહેલાનું, નજીકના સમયનું

**અ-ચિરકાલ(-ળ)** પું. [સં.] ટૂંકો સમય, થોડો સમય

**અ-ચિરકાલી(-ળી)** વિ. [સં., પું.] ટૂંકા સમયનું, ક્ષણિક

**અ-ચિહ્નિત** વિ. [સં.] જેના ઉપર ચિહ્ન—નિશાન કરવામાં આવ્યું નથી તેવું, નિશાન વિનાનું

**અ-ચિંત** (-ચિન્ત) વિ. [સં.] ચિંતા વિનાનું, નિશ્ચિંત

**અ-ચિંતન** (-ચિન્તન) ન. [સં.] વિચારણાનો અભાવ, ધ્યાનનો અભાવ

**અ-ચિંતનીય** (-ચિન્ત-) વિ. [સં.] વિચારમાં ન આવી શકે તેવું. (૨) વિચાર ન કરવા જેવું

**અ-ચિંતવ્યું** (-ચિન્ત-) વિ. [+ જુઓ 'ચિંતવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] નહિ વિચારેલું, અચિંતું, ઓચિંતું

**અ-ચિંતિત** (-ચિન્તિત) વિ. [સં.] નહિ ધારેલું. અણધાર્યું. (૨) (લા.) ગૂઢ, અતર્ક્ય. (૩) ક્રિ.વિ. એકદમ, એકાએક, અણધારી રીતે [આવેલું અણધાર્યું

**અ-ચિંતું** (-ચિન્તું) વિ. [સં. अचिन्तित] એકાએક બની

**અ-ચિંતનીય** (-ચિન્ત-)., **અ-ચિંત્ય** (-ચિન્ત્ય) વિ. [સં.] વિચાર ન કરવામાં આવ્યો હોય તેવું, ધારણા બહારનું. (૨) વિચાર ન થઈ શકે તેવું, અવિચાર્ય [જુઓ 'અ-ચિંતું'.

**અ-ચિંત્યું** (-ચિન્ત્યું) [+ સં. चिन्तित- > પ્રા. चिंतिय-]

**અચી** સ્ત્રી. રમતમાં ઉઠાવવામાં આવતો વાંધો, અણચી, કચ

**અ-ચીંતું** વિ. જુઓ 'અચિંતું'.

**અ-ચુંબક** (-ચુમ્બક) વિ., પું. [સં.] ચુંબક સિવાયનો પદાર્થ

**અ-ચુંબકીય** (-ચુમ્બ-) વિ. [સં.] જેને ચુંબક ખેંચી ન શકે તેવું

**અ-ચૂક** ક્રિ. વિ. [+ જુઓ 'ચૂકવું'.] ચૂકયા-ભૂલ્યા વિના, જરૂર, નક્કી [૦ બાણ **આવવું** (રૂ.પ્ર.) જરૂર આવી પહોંચવું]

**અ-ચેત, ૦ન** વિ. [સં.] ચેતન વિનાનું, જડ. (૨) બેભાન, બેશુદ્ધ

**અચેતન-તા, અ-ચેતના** સ્ત્રી. [સં.] બેશુદ્ધિ, મૂર્છિત સ્થિતિ

**અ-ચેરું** વિ. [ગ્રા.] અણઘટતું, અયોગ્ય

**અ-ચેલ, ૦ક** વિ. [સં.] વસ્ત્ર વિનાનું

**અ-ચેલિકા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] વસ્ત્ર વિનાની સ્ત્રી.

**અ-ચેષ્ટ** વિ. [સં.] ચેષ્ટા-હિલચાલ વિનાનું, અક્રિય, 'પૅસિવ' (ન.ભો.) [(૨) બેશુદ્ધિ, બેભાનપણું

**અચેષ્ટ-તા** સ્ત્રી. [સં] હલનચલન વિનાની સ્થિતિ, જડભાવ.

**અ-ચેષ્ટિત** વિ. [સં.] જેને માટે યત્ન કરવામાં ન આવ્યો હોય તેવું [[સં.] અચેતન, જડ

**અ-ચૈતન્ય** ન. [સં.] ચૈતન્ય – ચેતનપણાનો અભાવ. (૨) વિ.

**અચો** પું. [સં. अत्यय > પ્રા. अच्चअ, હદ બહાર હોવાપણું] જમાવ, ભીડ. (૨) કચરાનો ભરાવો, ગંદકી. (૩) વાળ સાફ ન રાખવાથી થતો અણગમો. (૪) અગતો, અણોજો. [૦પાળવો (રૂ.પ્ર.) બળિયા વગેરે પ્રકારનો ઓખો નીકળ્યો હોય ત્યારે જોવા આવનારાં બહારનાં માણસોને આવકાર ન આપવો]

**અચો-અચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અચો',–દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ખૂબ ખાવાથી પેટમાં થતી અકળામણ, અછોઈ

**અ-ચોક(-ક્ક)સ** વિ. [+ જુઓ 'ચોક(-ક્ક)સ'.] નક્કી કરવામાં આવ્યું ન હોય તેવું, અનિશ્ચિત

**અચોક(-ક્ક)સ-તા** સ્ત્રી. [+ સં., ત.પ્ર.], **અ-ચોક(-ક્ક)સાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોક(-ક્ક)સ' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] ચોક્કસપણાનો અભાવ [અપ્રેરિત

**અ-ચોદિત** વિ. [સં.] જેને પ્રેરણા કરવામાં નથી આવી તેવું,

**અચો-પચો** પું. [જુઓ 'અચો'નો દ્વિર્ભાવ.] ગંદવાડ. (૨) સડો

**અ-ચૌર્ય** ન. [સં.] ચોરી ન કરવી એ, અસ્તેય

**અચૌર્ય-વ્રત** ન. [સં.] ચોરી ન કરવાનું વ્રત

**અ-ચ્છત** સ્ત્રી. જુઓ 'અછત'

**અ-ચ્છત્ર,** ૦ક વિ. [સં.] છત્ર વિનાનું. (૨) (લા.) વડીલો વિનાનું [ન છુપાવેલું

**અ-ચ્છન્ન** વિ. [સં.] ઢાંકેલું નહિ તેવું, ખુલ્લું, ઉઘાડું. (૨)

**અ-ચ્છંદ** (-ચ્છન્દ) વિ. [સં. अच्छन्दस्] જેમાં છંદોનું બંધન નથી તેવું (પદ્ય, કાવ્ય વગેરે), ગદ્યાત્મક

**અ-ચ્છાંદસ** (-ચ્છાન્દસ) વિ. [સં.] છાંદસ-વૈદિક ન હોય તેવું, વૈદિક સાહિત્ય સિવાયનું. (૨) છંદોબંધન વિનાનું

**અ-ચ્છિદ્ર** વિ. [સં.] છિદ્ર વિનાનું, બાકા વિનાનું. (૨) (લા.) ખામી વિનાનું. (૩) ભૂલ વગરનું [ચાલુ, કાયમી

**અ-ચ્છિન્ન** વિ. [સં.] છેદેલું નહિ તેવું, અખંડ, આખું. (૨)

**અચ્છિન્ન-ધારા** સ્ત્રી. [સં.] સતત વહેતો પ્રવાહ

**અચ્છું** વિ. [સં. अच्छ-क- > પ્રા. अच्छअ.; હિં. 'અચ્છા.'] સારું, રૂડું, સુંદર. (હિંદીમાંથી ઉછીનો મળેલો શબ્દ)

**અ-ચ્છેદ** પું., બ.વ. [સં. अ-च्छेद्य -આખું] ચોખા (ચરો.)

**અ-ચ્છેદ્ય** વિ. [સં.] છેદી-કાપી ન શકાય તેવું

**અચ્છેર** વિ. [સં. अर्ध > પ્રા. अद्ध > ગુ. 'અધ' + ગુ. 'શેર' (દે.પ્રા. સેર), સંધિથી] અડધા શેર(જૂના ૨૦ રૂપિયાભાર કે ૪૦ રૂપિયાભાર)ના વજનનું. (૨) અચ્છેરના વજનનું તોલું – કાટલું

**અચ્છેરિયું** ન. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અચ્છેર સમાય તેવું માપ

**અચ્છેરિયો** પું., **અચ્છેરી** સ્ત્રી., **અચ્છેરો** પું. [જુઓ 'અચ્છેરિયું' + ગુ. 'ઈ' – 'ઓ' ત.પ્ર.] અચ્છેરના વજનનું તોલું

**અ-ચ્યુત** વિ. [સં.] ન ખસેલું, અવિચલિત, સ્થિર. (૨) પું. વિષ્ણુ, કૃષ્ણ (ઈશ્વરત્વને કારણે)

**અચ્યુત-તા** સ્ત્રી. [સં.] અચ્યુતપણું, ન ખસવાપણું

**અચ્યુતં-કેશવં** (અચ્યુતમ્-કેશવમ્) ન. [સં. अच्युतं केशवं રામનારાયણં એ શ્લોકનો પૂજનની–કથા વગેરેની સમાપ્તિમાં પાઠ કરવામાં આવે છે, એ ઉપરથી] (લા.) સમાપ્તિ [**અચ્યુતં (અચ્યુતમ્-) કરવું** (રૂ.પ્ર.) પૂર્ણ કરવું]

**અચ્યુતાનંદ** (-નન્દ) વિ., પું. [સં. अच्युत + आनन्द] જેમનો આનંદ અવિચલિત – અખંડ છે તેવા (પરમાત્મા)

**અ-ચ્યુતિ** સ્ત્રી. [સં.] અવિચલિતપણું, સ્થિરતા [ભૂખ્યું

**અછક** ક્રિ.વિ. જોતજોતામાં (૨) બેશક, અલબત્ત. (૩) વિ.

**અછકડા(-લા)-વેડા** પું., બ.વ. [+ જુઓ 'વેડા.'] આછકડાવેડા, છાલકાપણું, વર્તનની હલકાઈ

**અછકડું(-લું)** વિ. [સં. अच्छ] (ગ્રા.)] જુઓ 'આછકડું'. (૨) (લા.) વાયડું, અવિનયી

**અછકલાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'અછકલું' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.], **અછકલા-વેડા** જુઓ 'અછકડા-વેડા'.

**અછકલું** વિ. [સં. अच्छ] જુઓ 'આછકલું.'

**અ-છડ** વિ. [સં. छर्द्] નહિ છડેલું, ફોતરી કાઢવામાં ન આવી હોય તેવું [હોય જેમાં તેવું

**અછડ(-ર)તું** વિ. ઉપરચોટિયું, વિષયને સ્પર્શ કર્યો – ન કર્યો

**અ-છત** સ્ત્રી. [સં. सत्ता અસ્તિતા, હોવાપણું] છત – વિપુલતાનો અભાવ, ટાંચો, તંગી, તાણ, 'સ્કૅર્સિટી'

**અ-છતું** વિ. [સં. असू ધાતુના વર્ત.કૃ. सत् > પ્રા. संत > ગુ. છતું] છતું નહિ તેવું, છાનું, ગુપ્ત

**અ-છત્ર** વિ. [સં. अ-च्छत्र] જુઓ 'અચ્છત્ર'.

**અછપરા(-ળા)ઈ** જુઓ 'અચપરાઈ.'

**અછપરું(-ળું)** જુઓ 'અચપરું'.

**અછપળાઈ** જુઓ 'અચપરાઈ.'

**અછપળું** જુઓ 'અચપરું'.

**અછબડા** પું., બ.વ. શરીર ઉપર છૂટી છવાઈ મોટી ફોલ્લી થાય છે તેવો ચેપી રોગ (એક પ્રકારનો ઓખો)

**અ-છબું** વિ. [+ જુઓ 'છબવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] જેને છબી–પહોંચી ન શકાય તેવું, ઊંચાઈ-મોટાઈવાળું

**અછર-પછર** જુઓ 'અચર-પચર'.

**અ-છરતું** જુઓ 'અછડતું.'

**અછરું-પછરું** જુઓ 'અચરું-પચરું.'

**અછવાવું** અ.ક્રિ. [દે.પ્રા. उच्छ, ઓછું થવું] કરમાઈ જવું (૨) ફાલ-ફૂલ વગેરેનું ઓછું ઊતરવું. (૩) છાંયડાને લીધે વણછો લાગવો

**અછંગ** (-છઙ્ગ) ક્રિ.વિ. અધ્ધર

**અ-છાજતું** વિ. [+ 'છાજવું' + ગુ. 'તું' વ.કૃ.] છાજે-યોગ્ય લાગે નહિ તેવું, અણઘટતું, અયોગ્ય

**અછાટવું** સ.ક્રિ. જુઓ 'આછટવું.'

**અછાડ** પું. [જુઓ 'ઓછાડ.'] જુઓ 'ઓછાડ.'

**અછાડ-પછાડ** સ્ત્રી. [જુઓ 'પછાડ'નો દ્વિર્ભાવ.] (લા.) અડચણ, નડતર. (૨) ધાંધલ, ધમાલ

**અછાડવું** સ. ક્રિ. [સં. आ-च्छद्] આછટવું, પછાડવું

**અ-છાનું** વિ. [+ જુઓ 'છાનું.'] છૂપું નહિ તેવું, ખુલ્લું, પ્રગટ

**અછાબો** પું. [અર. 'હિજાબ્' રક્ષણ કરવું, સંતાડવું. ગુજ.માં 'અછાબા' પું., બ.વ.] વરઘોડામાં વરરાજાનું મોઢું ઢાંકવા

માટે પાઘડી-સાફાના આગળના ભાગથી લટકાવવામાં આવતા સોનેરી કસબના તાર [વાપરવા કાઢવું

**અછાવવું** સ.ક્રિ. [સં. अच्छ ઉપરથી ના.ધા.] (નવું વાસણ)

**અછાળવું** સ.ક્રિ. [સં. उद्-शल्‌ના પ્રેરક ઉપરથી] ઉછાળવું. (વાસણમાં ચીજ) ઊંચે નીચે કરવી – ઉપર તળે કરવી

**અ-છાંદસ** (–છાન્દસ) જુઓ 'અચ્છાંદસ'.

**અ-છિદ્ર** જુઓ 'અચ્છિદ્ર.'

**અ-છિદ્રાળુ** વિ. [+જુઓ 'છિદ્રાળુ.'] છિદ્ર-છેદ વિનાનું [તેવું

**અ-છીપ** વિ. [+જુઓ 'છીપવું.'] છીપે નહિ – શાંત થાય નહિ

**અ-છૂટ** વિ. [+જુઓ 'છૂટવું'.] છૂટું-દૂર ન થાય તેવું

**અ-છૂત** વિ. [હિં.] સ્પર્શ કરવા યોગ્ય નહિ તેવું, અસ્પૃશ્ય. (૨) (લા.) હિંદુઓમાં પૂર્વે ગણાયેલું અસ્પૃશ્ય કોમનું

**અછૂતોદ્ધાર** પું. [+સં. उद्धार] અસ્પૃશ્ય ગણાતી કોમની ઉન્નતિ કરવાનું કામ

**અ-છૂપું** વિ. [+જુઓ 'છૂપું'.] છાનું નહિ તેવું, પ્રગટ, જાહેર

**અ-છેટ** વિ. [+જુઓ 'છેટું'.] અંત વિનાનું, અપાર

**અ-છેદ** વિ. [જુઓ 'અચ્છેદ્ય'.] ન છેદાય તેવું, ન ભાંગી શકાય તેવું, આખું, અખંડ

**અ-છેદ્ય** જુઓ 'અચ્છેદ્ય.'

**અ-છો** પું. [સૌ.] તંગી, તાણ. (૨) નડતર, નુકસાન. (૩) કચરો, બગાડ. (૪) ખેતરમાં ઢોરથી થતું નુકસાન. (૫) (લા.) બોજ, ભાર. (૬) ભીડ, ગિરદી

**અછો, ૦અછો** ક્રિ.વિ. [સં. अच्छ સારું] વાહ વાહ [**અછો (૦અછો) વાનાં કરવાં** (રૂ.પ્ર.) સારી રીતે આદરસત્કાર કરવો]

**અછો-છાયા** સ્ત્રી. (લા.) આસવાસના. (૨) સારસંભાળ, સંરક્ષણ

**અછો-છાંયડા** પું., બ.વ. (લા.) લાડ લડાવવાની ક્રિયા

**અછોછી** સ્ત્રી. [ગ્રા.] બહુ ખાવાથી પેટમાં થતી ઊલચવાલચ–અકળામણ

**અછોડા-વા** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'અછોડો' + 'વા' (માપદર્શક પ્રતીક)] બળદની રાશની લંબાઈ જેટલું છેટું

**અછોડા-હાર** પું. [જુઓ 'અછોડો' + સં.] ડોકમાં પહેરવાનો સોનારૂપાનો અછોડો

**અછોડો** પું. [સં. अ-च्छोटक બંધન. પ્રાકૃત પ્રયોગ. દે.પ્રા. अच्छोड બંધાયેલું] સોનારૂપાની ગળે પહેરવાની તારની ગૂંથેલી સાંકળી. (૨) ખીસાના ઘડિયાળ માટેની સાંકળી. (૩) પશુને બાંધવાનું દોરડું. (૪) પાઢીનું ગૂંચળું. (૫) રાશ, લગામ. (૬) દીવાલનો અથવા ગઢનો રાંગનો ભાગ

**અછોતરું** વિ. [(ગ્રા.); 'ઓછું' ઉપરથી.] ઓછા પ્રકાશવાળું, ઝાંખું

**અ-છોલ્યું** વિ. [+ છોલવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] છોલી કે રંદો મારીને ઠીક ન કરેલું, ઘડ્યા વિનાનું

**અછો-વાનાં** જુઓ 'અછો-અછો વાનાં' – 'અછો'માં.

**અ-જ** વિ. [સં.] જેનો જન્મ નથી તેવું, અજન્મા. (૨) પું. પરમેશ્વર, પરમાત્મા. (૩) બ્રહ્મા. (૪) કામદેવ. (૫) બકરો. (૬) ઘેટો [ધોળો ડામર

**અજ-કર્ણ** પું. [સં.] એક વનસ્પતિ. (૨) મરચીનો છોડ. (૩)

**અજકાવ** પું. [સં., પું., ન.] એક વનસ્પતિ. (૨) આંખના ડોળાનો એક રોગ [સર્પ. (૨) (લા.) આળસુ માણસ

**અજગર** પું. [સં.] (બકરીને પણ ગળી જાય તેવો) મહાકાય

**અજગર-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] (લા.) અજગરના જેવું આળસુ વલણ, ભારે આળસ. (૨) વિ. ભારે આળસુ

**અજગર-વ્રત** ન. [સં.] અજગરની જેમ એક જગ્યાએ પડી રહી પ્રારબ્ધકર્મ પ્રમાણે જીવવાની સ્થિતિ

**અજગંધા** (–ગન્ધા) સ્ત્રી. [સં.] અજમોદ નામની વનસ્પતિ

**અજગંધિની** (–ગન્ધિની) સ્ત્રી. [સં.] મરડાશિંગી નામની વનસ્પતિ

**અ-જઘન્ય** વિ. [સં.] હલકી પ્રકૃતિનું નહિ તેવું, ઉમદા, ખાનદાન

**અ-જટા** સ્ત્રી. [સં.] ભોંય-આંબલી નામની વનસ્પતિ

**અ-જટિલ** વિ. [સં.] જટિલ નહિ તેવું, સહેલું, સરળ

**અ-જડ**[૧] વિ. [સં.] જડ નહિ તેવું, સચેતન

**અજ(–જ્જ)ડ**[૨] વિ. [દે.પ્રા., 'ઉત્પત્તિ' 'જાર'] (લા.) અજ્જડ, અડબૂથ [ત. પ્ર.] અજડપણું

**અજ(–જ્જ)ડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'અજ(–જ્જ)ડ[૨]' + ગુ. 'આઈ'

**અજ-તનયા** સ્ત્રી. [સં.] બ્રહ્માની પુત્રી, સરસ્વતી

**અજતરફ(–ફે)** ક્રિ.વિ. [ફા. + અર. + ફા. પ્રત્યય + ગુ. 'એ' સા.વિ., પ્ર.] તરફથી (સરકારી પત્રવ્યવહારનો શબ્દ)

**અજનબી(–વી)** વિ. [અર. અજ્નબી] બીજા દેશનું, પરદેશી. (૨) અજાણ્યું, અપરિચિત [પું. પરમેશ્વર, પરમાત્મા

**અ-જન્મા** વિ. [સં., પું.] જેને જન્મ નથી તેવું, અજ. (૨)

**અજન્મી** વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અજન્મા

**અ-જપા** વિ. સ્ત્રી., [સં.] સ્વાભાવિક રીતે જ શ્વાસે શ્વાસે કુદરતી રીતે થતો સોऽहं પ્રકારનો જપ, હંસમંત્ર

**અજપા-જપ** (પું.) [સં.], **અજપા-જાપ** પું. સોऽहं પ્રકારના સ્વાભાવિક મંત્રનો જપ. (તંત્ર.)

**અજ-પાલ(–ળ)** પું. [સં.] બકરાંઘેટાંઓનો ગોવાળ

**અજબ** વિ. [અર.] નવાઈ ઉપજાવે તેવું, અદ્ભુત, આશ્ચર્યકારક

**અજબ-ખાનું** ન. [+જુઓ 'ખાનું'.] અજાયબખાનું, પ્રાચીન અર્વાચીન વસ્તુઓનું સંગ્રહસ્થાન, 'મ્યુઝિયમ'

**અજબ-ગુલમહેરી** સ્ત્રી. [+ફા.] એક કલ્પિત પક્ષી (જેને ચહેરો સ્ત્રી જેવો અને જેને બે પાંખ, ચાર પગ, એક ચાંચ, અને હાથીના જેવું માથું હોવાનું મનાય છે.)

**અજમ** પું. [અર.] અરબસ્તાન સિવાયના ઈરાન તુરાન વગેરે દેશ

**અજમી** વિ. [અર.] ઈરાન વગેરે દેશને લગતું

**અજમાય(–યે)શ** સ્ત્રી. [ફા. આઝ્માયિશ] અજમાવી જોવું એ, પ્રયોગ, અજમાશ, અખતરો, 'ટ્રાયલ.' (૨) કસોટી, પરીક્ષા. (૩) સ્ત્રી. કામચલાઉ નિમણૂક, 'પ્રોબેશન'

**અજમાય(–યે)શી** વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અજમાયશમાં લીધેલું, પ્રાયોગિક, 'એક્સ્પેરિમેન્ટલ'. (૨) કામચલાઉ, હંગામી, 'પ્રોબેશનરી'

**અજમાવવું** સ.ક્રિ. [ફા. 'આ-ઝ્માયિશ', –ના. ધા.] અજમાયેશ કરવી, અખતરો કરવો. (૨) તપાસી જવું, કસવું. (૩) (લા.) મારવું [**હાથ અજમાવવો** (રૂ. પ્ર.) માર મારવો]

**અજમાશ** સ્ત્રી. જુઓ 'અજમાયશ'.

**અજ-મુખ** ન. [સં.] બકરા કે ઘેટાનું મોઢું. (૨) પું. દક્ષ પ્રજાપતિ (એનું મોઢું બકરાનું થયાનો અનુશ્રુતિ). (સંજ્ઞા.)

**અજમો** પું. [સં. अजमोदा સ્ત્રી., ફા. अजमूद] મસાલા તેમજ ઓસડમાં વપરાતાં એક પ્રકારનાં તીખાશવાળાં બિયાં [**૦આપવો**

(રૂ.પ્ર.) લાંચ આપવી. **૰ફકાવવો** (રૂ.પ્ર.) રીસ કે ધૂંધવાટ દૂર કરાવવા ઉપાય કરવો]

**અ-જય** પું. [સં.] જયનો અભાવ, પરાજય. (૨) વિ. કોઈ બીજું જેના ઉપર જય ન મેળવી શકે તેવું, અજેય, અપરાજિત

**અજયા** સ્ત્રી. [સં.] માયા. (૨) ભાંગ. (૩) હરડે

**અ-જય્ય** વિ. [સં.] ન હારે તેવું, અજેય, અપરાજેય

**અ-જર** વિ. [સં.] જેને જરા – ઘડપણ ન આવે તેવું, અવિનાશી. (૨) ન પચે તેવું

**અજરામર** વિ. [સં. अ-जरामर (अजर + अमर)] જેને ન ઘડપણ આવે – ન મરણ આવે તેવું, અવિનાશી

**અજરાલ(–ળ)** વિ. [અર. 'ઇઝ્રાઈલ', મોતનો ફિરસ્તો] (લા.) ભયાનક. (૨) મોટું વિશાળ

**અજરૂં** વિ. [પ્રા.] બેહદ, ઘણું

**અ-જરો** પું. [સં, अ-जरक- > अजरअ-] અજીર્ણ, અપચો

**અજરો-મજરો** પું. [જુઓ 'મજરો' – 'મુજરો'. 'મજરો'નો દ્વિર્ભાવ.] સલામ. (૨) (લા.) રામરામ, સાહેબજી. (૩) આનંદ

**અજલ** સ્ત્રી. [અર.] અંતકાલ, મૃત્યુ. (૨) કમોત. (૩) નસીબ

**અજલ-મંજિલ** (–મઝિલ) સ્ત્રી. [+અર. મંઝિલ્] મરણ સમયની ક્રિયા. (૨) કબર

**અજવલો** પું. તુલસીના પ્રકારનો એક છોડ

**અજવાશ(–સ)** પું. [જુઓ 'ઉજાસ'.] અજવાળું, ઉજાસ

**અજવાશિ(–સિ)યું** ન. [+ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (જેમાંથી પ્રકાશ આવ્યા કરે તેવું) જાળિયું, અજવાળિયું

**અજવાસ** જુઓ 'અજવાશ.' [અજવાળાનો ઝબકારો

**અજવાસડો** પું. [જુઓ 'અજવાસ'+ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.]

**અજવાસિયું** જુઓ 'અજવાશિયું.'

**અજવાળવું** સ.ક્રિ. [સં. उद्ज्वल्‌ના પ્રેરક રૂપ उज्ज्वालय થી] અજવાળું કરવું, પ્રકાશિત કરવું. (૨) ઊજળું કરવું, ઊટકવું, માંજવું (વાસણ વગેરે). (૩) સળગાવવું, પ્રગટાવવું (દીવો વગેરે). (૪) (લા.) (કુળની) કીર્તિ વધારવી. (૫) બદનામી લેવી, અપકીર્તિ વહોરવી

**અજવાળિયું** ન. [જુઓ 'અજવાળું'+ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] જાળિયું, અજવાશિયું. (૨) ચાંદ્ર મહિનાઓનું ઊજળું પખવાડિયું, શુક્લ પક્ષ, સુદિ

**અજવાળી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'અજવાળું'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચંદ્રના પ્રકાશવાળી (રાત્રિ), ચાંદનીવાળી

**અજવાળું** ન. [સં. उज्ज्वालक] ઉજાસ, પ્રકાશ. (૨) (લા.) શોભા [**–ળામાં આવવું** (રૂ.પ્ર.) પ્રસિદ્ધિમાં આવવું, જાહેર થવું. **–ળામાં મૂકવું** (રૂ. પ્ર.) પ્રસિદ્ધ કરવું, જાહેર કરવું. **૰કરવું** (રૂ.પ્ર.) નામ કાઢવું, આબરૂ વધારવી. (૨) શંકાનું સમાધાન કરવું. (૩) અપકીર્તિ વહોરવી. **૰જોવું** (રૂ.પ્ર.) પ્રસિદ્ધિમાં આવવું, જાહેર થવું. **૰થવું** (રૂ. પ્ર.) ખુલાસો પ્રાપ્ત થવો. (૨) વહાણું વાવું. (૩) પુત્રજન્મ થવો. **૰નાં(-નાં) ખવું** (રૂ.પ્ર.) શંકાનું નિરાકરણ આપતો ખ્યાલ આપવો. **૰પડવું** (રૂ.પ્ર.) ખુલાસો થવો, સ્પષ્ટતા થવી]

**અજવું** અ.ક્રિ. [સં. उज्झ् રેડવું; (સૌ.)] ચૂવું, ટપકવું, ઝરવું. (૨) સ. ક્રિ. અડવું, અડકવું, સ્પર્શ કરવો

**અ-જશ(–સ)** પું. [સં. अ-यशस् ન.] અપજશ, અપકીર્તિ

**અ-જહતી, અ-જહત્સ્વાર્થા** વિ. સ્ત્રી. [સં.] જહતી નહિ તેવી લક્ષણા, અ-જહત્સ્વાર્થા લક્ષણા, અજહલ્લક્ષણા. (કાવ્ય.)

**અ-જહલ્લક્ષણા** સ્ત્રી. [સં.] જેમાં મૂળ અર્થ કિંવા વાચ્યાર્થનો ત્યાગ નથી થયો હોતો તેવી લક્ષણા શક્તિ, અજહત્સ્વાર્થા લક્ષણા, અજહતી (કાવ્ય.)

**અ-જળ** વિ. [સં. अ-जल] પાણી વિનાનું, નપાણિયું (પ્રદેશ વગેરે)

**અ-જંગમ** (–જઙ્ગમ) વિ. [સં.] પોતાની મેળે ખસી ન શકે તેવું, ચેતના-રહિત, જડ, સ્થાવર

**અજંત** (–જન્ત) વિ. [સં. अच् + अन्त] 'અચ્' (સ્વર) જેના અંતમાં છે તેવું (શબ્દ કે પદ). (વ્યા.)

**અ-જંપ(-પો)** પું. [જુઓ 'જંપવું'.+ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઊંઘ ન આવવાની પરિસ્થિતિ. (૨) (લા.) માનસિક અશાંતિ, ઉચાટ

**અજા**[1] સ્ત્રી. [સં.] જેનો જન્મ નથી થયો તે માયા (વેદાંત.) (૨) બકરી. (૩) બેટી

**અજા**[2] સ્ત્રી. [અર. અઝા] આફત, દુઃખ (૨) ઈજા, શારીરિક હાનિ.

**અજા-ફજા** સ્ત્રી. ['અજા[2]'નું દ્વિર્ભાવ-રૂપ] આફત, કષ્ટ, નુકસાન

**અજા-ગલસ્તન** ન. [સં.] બકરીના ગળાનું આંચળ (જેમાંથી દૂધ ન નીકળે – એ ઉપરથી એક 'ન્યાય' નિરર્થકતાનો અર્થ આપનારો) [ઊંઘતું. (૨) (લા.) અસાવધ

**અ-જાગ્રત** વિ. [સં. अ-जाग्रत् વર્ત.કૃ.] જાગતું નહિ તેવું,

**અ-જાચક** વિ. [સં. अ-याचक] અયાચક, ભીખ નહિ માગનારું

**અજાચક-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [+સં.] માગ્યા વિના મળી રહે એ પ્રકારનું સંતોષી વલણ

**અજાચક-વ્રત** ન. [+સં.] નહિ માગવાની પ્રતિજ્ઞા

**અ-જાચી** વિ. [સં. अ-याची, પું.] જુઓ 'અ-યાચી'.

**અજા-જૂડ** વિ. [+જુઓ 'જૂડ'.] (લા.) ગીચ અને અફાટ

**અજા-જૂથ** ન. [+જુઓ 'જૂથ'.] બકરીઓનું ટોળું. (૨) (લા.) માયા દ્વારા સરજી મનાતી આ સૃષ્ટિ

**અજાડી** સ્ત્રી. હાથી અથવા વાઘ વગેરે જંગલી પશુઓને પકડવા માટે ખોદેલો ખાડો. (૨) બેહક બેઠેલા એટલે મરવા પડેલા કે પૂંછલી ગયેલા ઢોરને ઊભું રાખવા એના આગલા-પાછલા પગો તળે ખોદેલો ખાડો. [**૰માં પડવું** (રૂ.પ્ર.) મોટી મુશ્કેલીમાં મુકાવું, હેરાન થવું]

**અજાડું** વિ. [પ્રા.] અજાજડ. (૨) કજિયાળું, કજિયાખોર. (૩) (લા.) ખરાબ. (૪) ઉજ્જડ, ભયજનક

**અ-જાણ** વિ. [સં. अ-ज्ञान > પ્રા. अ-जाण, પ્રા.તત્સમ] અજ્ઞાની. (૨) અણસમજુ, મૂર્ખ. (૩) માહિતી વગરનું, અણવાકેફ

**અ-જાણતાં** ક્રિ.વિ. [+જુઓ 'જાણવું' + ગુ. 'તું' વર્ત.કૃ. નો પ્રત્યય + 'આં' અવ્યયાત્મક સા.વિ., એ.વ. કે છ.વિ., બ.વ., 'સતિસપ્તમી' કે 'અનાદરે ષષ્ઠી'નો પ્રયોગ] જાણ્યા વગર, ખ્યાલ વિના

**અ-જાણે, –ણ્યે** ક્રિ.વિ. [સં. अ + પ્રા. जाणिअ ભૂ.કૃ. 'અ-જાણ્યું'નું સા.વિ., એ.વ., સતિ સપ્તમીના પ્રયોગે 'ઇ' > 'એ' પ્રત્યય] અજાણતાં

**અ-જાણ્યું** વિ. [સં. अ + પ્રા. जाणिअ (સં. ज्ञात)] જેને કોઈ જાણતું ન હોય તેવું, અજ્ઞાત, અપરિચિત. (૨) (શબ્દનો અર્થ જાણ્યા વિના વિકસેલો અર્થ-) જાણ વગરનું, અજાણ, બિનવાકેફ, ખબર વગરનું

**અ-જાત** વિ. [સં.] નહિ જન્મેલું, ઉત્પન્ન ન થયેલું
**અ-જાત-પક્ષ** વિ. [સં.] પાંખ હજી ન આવી હોય તેવું
**અજાત-વાદ** પું. [સં.] જગત એ ઉત્પન્ન થયેલું નથી, પણ આભાસ માત્ર છે, એવો તત્ત્વજ્ઞાનનો એક સિદ્ધાંતવાદ
**અજાતવાદી** વિ. [સં., પું.] અજાતવાદમાં માનનારું
**અ-જાત-શત્રુ** પું. [સં.] જેનો કે જેને કોઈ શત્રુ નથી તેવું, શત્રુ વિનાનું. (૨) (લા.) સાલસ
**અ-જાતિ,-તીય** વિ. [સં.] નરમાદાના સંબંધ વિના ઉત્પન્ન થયેલું, 'એસેક્યુઅલ'. (૨) જેને કોઈ જ્ઞાતિ-વાડો નથી તેવું
**અજાતિ-વાદ** પું. [સં.] જુઓ 'અજાત-વાદ', 'એબ્સોલ્યૂટ આઇડિયાલિઝમ' (મ.ન.) [કરેલો પોકાર, બાંગ
**અજાન** સ્ત્રી. [અર. અઝાન્] નમાજનો વખત બતાવવા મુલ્લાંએ
**અજા-પાલ(-ળ)** પું. [સં.] બકરી ઘેટીઓનો ગોવાળ
**અજા-પુત્ર** પું. [સં.] બકરો
**અજાબ** પું. [અર.] પીડા, દુઃખ
**અજાબી** સ્ત્રી. [અર. 'હિજાબ્' - ઢાંકવું] બુરખો, ઘૂમટો. (૨) મોટા દોરવાળો મુસ્લિમ સ્ત્રીઓ પહેરે છે તે જામો. (૩) (લા.) લાજમર્યાદા
**અજાય(-યે)બ** વિ. [અર. 'અજાયિબ્' એ 'અજિબ્'નું બ. વ.] અજબ જેવું, નવાઈ ઉપજાવે તેવું, આશ્ચર્યકારક
**અજાય(-યે)બ-ગૃહ** ન. [+ સં.], **અજાય(-યે)બ-ઘર** ન. [+ જુઓ 'ઘર'.] અજાયબી ભરેલી નવી જૂની વસ્તુઓ રાખવામાં આવે છે તે સંગ્રહસ્થાન. 'મ્યુઝિયમ'.
**અજાયબી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] નવાઈ, વિસ્મય, આશ્ચર્ય
**અજાયેબ** જુઓ 'અજાયબ.'
**અજાયેબ-ગૃહ** જુઓ 'અજાયબ-ગૃહ'.
**અજાર** પું. જુઓ 'આજાર'. [એક રમત
**અજારી-બજારી** સ્ત્રી. કાંકરા વિનાના ખુલ્લા મેદાનમાં રમાતી
**અજા-રૂપિયું** વિ. [+ સં. रूप + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] માયારૂપી, માયાથી ભરેલું માયિક પ્રકારનું
**અ-જિત** વિ. [સં.] ન જિતાયેલું
**અ-જિતાત્મા, અ-જિતેંદ્રિય (-જિતેન્દ્રિય)** વિ. [સં. अजित + आत्मा પું., अजित + इन्द्रिय] જેનાં આત્મા ઇદ્રિયો પોતાને વશ નથી તેવું, વિષયાસક્ત
**અજિન** ન. [સં.] મૃગનું ચામડું, મૃગચર્મ
**અજિન-ધારી, અજિન-વાસી** વિ. [સં., પું.] મૃગચર્મ અંગો - શરીર ઉપર ધારણ કરેલું છે તેવું·(વનવાસી, ઋષિઓ વગેરે)
**અજિર** ન. [સં.] ઘરનું આંગણું, ફળિયું [સ્વભાવનું
**અ-જિહ્મ** વિ. [સં.] કપટ વિનાનું, નિષ્કપટી. (૨) સીધું, સરળ
**અ-જિહ્વ** વિ. [સં.] જીભ વગરનું
**અજી** કે. પ્ર. [જુઓ 'એ[૧]' + 'જી,'] એ-જી [મિત્ર, દોસ્ત
**અજીજ** વિ. [અર. અ·ઝી·ઝ્] પ્યારું. (૨) મહાન. (૩) પું.
**અજીઠ-વાડ** પું., (-ડય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અજીઠું + ગુ. 'વાડ' અનુગ] એઠવાડો, એઠવાડ [વધી પડેલું. (૨) ઓટેલું
**અજીઠું** વિ. [સં. उच्छिष्टकं > પ્રા. उच्छिट्ठअ] જમતાં જમતાં
**અજીબ** વિ. [અર.] જુઓ 'અજબ'.
**અજીબો-ગરીબ** વિ. [+ અર.] અજબ, અનોખું
**અજીમ** વિ. [અર.] મોટું, મહાન

**અજીયત** સ્ત્રી. [અર. અઝિય્યત્] કષ્ટ, પીડા, તકલીફ
**અ-જીરણ** ન. [સં. अजीर्ण – અર્વા. તદ્ભવ] જુઓ 'અ-જીર્ણ'. [૦થઈ જવું (રૂ. પ્ર.) છૂપી વાત ખુલ્લી કરી નાખવી. (૨) પૈસા છૂટથી વાપરવા]
**અ-જીર્ણ** વિ. [સં.] નહિ પચેલું. (૨) જૂનું ન થયેલું. (૩) ન. [સં.] અપચો, બદહજમી. [૦થવું (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'અ-જીરણ'માં.]
**અજીર્ણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અપચો, બદહજમી, અજીર્ણ
**અજીર્ણી** વિ. [સં., પું.] અપચાના રોગવાળું
**અ-જીવ** વિ. [સં.] જીવ વિનાનું, નિર્જીવ. (૨) જડ (પદાર્થ). (જૈન.)
**અ-જીવાત્-જીવવાદ** પું. [સં.] જડ તત્ત્વમાંથી જીવનતત્ત્વની ઉત્પત્તિ થાય છે એવો મત-સિદ્ધાંત (પ્રા. વિ.)
**અ-જીવિક** વિ. [સં.] જીવિકા વિનાનું, જીવિકાના સાધન વિનાનું
**અ-જુગતું** વિ. [સં. अ-युक्त-क] અયોગ્ય, અઘટિત, ન છાજે તેવું
**અ-જેતવ્ય, અ-જેય** વિ. [સં.] જીતી ન શકાય તેવું
**અ-જૈન** વિ. [સં.] જૈન ન હોય તેવું, જૈનેતર
**અજોખણી** સ્ત્રી. કાંટા અને ઝરડાં ખેંચવા માટેની લોઢાની આંકડીવાળી લાકડી
**અ-જોગ[૧]** પું. [સં. अ-योग] કમૂરત. (૨) અણબનાવ
**અ-જોગ[૨]** વિ. [સં. अ-योग्य] અયોગ્ય, ન કરવા - આચરવા જેવું. (૨) અમંગળ [હરીફ, અદ્વિતીય
**અ-જોડ** વિ. [+ જુઓ 'જોડ.'] જેની જોડી નથી તેવું, બિન-
**અ-જોણું** ન. [+ જુઓ 'જોણું.'] એકબીજા સામે જોવું નહિ એ. (૨) (લા.) દુશ્મનાવટ
**અ-જોતરવું** સ. ક્રિ. [સુ., જુઓ 'જોતરવું.'] જોતર છોડી નાખવું
**અજોલી** સ્ત્રી. [સં. अञ्जलि] ખળામાંથી વસવાયાંને ખોબે ખોબે અપાતું અનાજ
**અજોળ[૧]** વિ. અચોક્કસ, નક્કી નહિ તેવું. (૨) અધૂરું, અપૂર્ણ રાખેલું. (૩) લટકતું રાખવું. [૦મૂકવું (રૂ.પ્ર.) અધૂરું રાખી પડતું મૂકવું]
**અજોળ[૨]** (-ળ્ય) સ્ત્રી. અચોક્કસપણું
**અજોળો** પું. [ગ્રા.] ચાકડામાં કંપાસના જેવું કામ આપતું પાવડા ઘાટનું કુંભારનું લાકડાનું બનાવેલું એક સાધન. (૨) વર્તુલ દોરવાનું સુતારનું ઓજાર
**અજ્જડ** વિ. જુઓ 'અજડ[૨]'. [અને '।'
**અજ્જુ** ન. હ્રસ્વ-દીર્ઘ 'ઇ'નું વ્યંજનોમાં કરાતું ચિહ્ન : 'િ'
**અજ્જુકા** સ્ત્રી. [દે.પ્રા.] વેશ્યા
**અ-જ્ઞ** વિ. [સં.] અજાણ, બિનવાકેફ. (૨) મૂર્ખ
**અજ્ઞ-તા** સ્ત્રી. [સં.] બિનવાકેફી. (૨) મૂર્ખતા
**અ-જ્ઞાત** વિ. [સં.] નહિ જાણવામાં આવેલું, અજાણ્યું. (૨) ગુપ્ત, છાનું. (૩) ભાન કે ધ્યાન યા વિચાર બહારનું, 'અનકૉન્શિયસ'
**અ-જ્ઞાતકર્તૃક** વિ. [સં.] જેનો કર્તા જાણવામાં નથી આવ્યો તેવું
**અજ્ઞાત-કુલશીલ** વિ. [સં.] જેનાં કુળ તથા ચરિત્ર જાણવામાં નથી આવ્યાં તેવું, તદ્દન અજાણ્યું
**અ-જ્ઞાતચર્યા** સ્ત્રી. [સં.] જાણવામાં ન આવ્યું હોય તેવું આચરણ. (૨) ગુપ્તવેશે ફરવું એ
**અજ્ઞાત-નામ** વિ. [સં.] જેનું નામ જાણવામાં નથી આવ્યું તેવું

**અજ્ઞાત-યૌવના** વિ., સ્ત્રી. [સં.] જેને પોતાની આવી પહોંચેલી જુવાનીનો હજી ખ્યાલ હોલો નથી થયો તેવી સ્ત્રી, મુગ્ધા
**અજ્ઞાત-વાદ** પું. [સં.] જ્ઞાનનાં સાધનોની શક્તિની બહારની વસ્તુઓના સંબંધમાં માનવબુદ્ધિ પહોંચી શકતી નથી એટલે કે એ વસ્તુ કે પદાર્થ અજ્ઞેય છે એવો મત અથવા સિદ્ધાંત, અજ્ઞેયતાવાદ
**અજ્ઞાતવાદી** વિ. [સં., પું.] અજ્ઞાતવાદમાં માનનારું
**અજ્ઞાત-વાસ** પું. [સં.] કોઈના જાણવામાં ન આવ્યું હોય તેવી રીતે રહેવાનું, છૂપો વાસ, ગુપ્ત વાસ
**અ-જ્ઞાતસત્તાક** વિ. [સં.] જેના અસ્તિત્વનો ખ્યાલ આવે એમ નથી તેવું, 'ઍગ્નોસ્ટિક' (હી.વ.) [આવ્યો તેવું
**અજ્ઞાતાર્થ** વિ. [સં. अज्ञात+अर्थ] જેનો અર્થ જાણવામાં નથી
**અ-જ્ઞાતિ, ૦ક** વિ. [સં.] જુદી જ્ઞાતિ છે તેવું, પરનાતીલું, બીજી નાતનું, બીજી કોમનું
**અ-જ્ઞાન** ન. [સં.] જ્ઞાનનો અભાવ,, અજાણપણું. (૨) મિથ્યા જ્ઞાન, વિપરીત જ્ઞાન (વેદાંત., યોગ.) (૩) વિ. [સં.] અજ્ઞાની. (૪) અણસમજુ. (૫) બિનવાકેફ, માહિતી વિનાનું. (૬) અભણ
**અજ્ઞાન-જનિત, અજ્ઞાન-જન્ય** વિ. [સં.] અણસમઝથી થયેલું
**અજ્ઞાન-તા** સ્ત્રી. [સં.] અજ્ઞાનપણું, અજ્ઞાન
**અજ્ઞાન-મૂલક** વિ. [સં.] જેના મૂળમાં અજ્ઞાન છે તેવું
**અજ્ઞાન-વાદ** પું. [સં.] માનવ ખરા જ્ઞાનથી અજ્ઞ છે એ પ્રકારનો મત-સિદ્ધાંત, 'ઍગ્નોસ્ટિસિઝમ' (ન.લો.)
**અજ્ઞાનવાદી** વિ. [સં.] અજ્ઞાનવાદમાં માનનારું
**અજ્ઞાનાવરણ** ન. [+સં. आवरण] અજ્ઞાનરૂપી ઢાંકણ
**અજ્ઞાનાવસ્થા** સ્ત્રી. [+સં. अवस्था] જ્ઞાન વિનાની દશા
**અજ્ઞાનાવૃત** વિ. [+સં. आवृत] અજ્ઞાનથી વીંટળાયેલું
**અજ્ઞાનાંધકાર** (-જ્ઞાનાન્ધકાર) પું. [+સં. अन्धकार] અજ્ઞાનરૂપી અંધકાર, ઘોર અજ્ઞાન [અ-યથાજ્ઞાની
**અજ્ઞાની** વિ. [સં., પું.] અજ્ઞાનથી ભરેલું. (૨) માયામાં બંધાયેલું,
**અ-જ્ઞેય** વિ. [સં.] જાણી ન શકાય તેવું, અકળ, ગૂઢ
**અજ્ઞેય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અકળપણું, ગૂઢતા
**અજ્ઞેયતા-વાદ** પું. [સં.] જુઓ 'અજ્ઞેય-વાદ'.
**અજ્ઞેયતાવાદી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અજ્ઞેયવાદી'.
**અજ્ઞેય-વાદ** પું. [સં.] આ સૃષ્ટિની ઉત્પત્તિ કેવી રીતે થઈ એ વગેરેનો સર્વાંશે ખ્યાલ આવવાની કોઈ શકયતા ન હોઈ પરમતત્ત્વ જેવું કાંઈ હોય તો એ જ્ઞાનનો વિષય જ નથી એવું માનનારો મતસિદ્ધાંત, 'ઍગ્નોસ્ટિસિઝમ' (મ.ન.)
**અજ્ઞેયવાદી** વિ. [સં., પું.] અજ્ઞેયવાદમાં માનનારું, 'ઍગ્નોસ્ટિક'
**અજનબી(-વી)** વિ. [અર. અજનબી] અજાણ્યું, અપરિચિત. (૨) પરદેશી (જુઓ 'અજનબી.')
**અઝદહો** જુઓ 'અજદહો.'
**અઝાન** જુઓ 'અજાન.'
**અઝીઝ** પું. [અર.] મિત્ર, દોસ્ત, પ્રિય
**અઝીમ** વિ. [અર.] મોટું, મહાન
**અઝીમત** સ્ત્રી. [અર.] મહત્તા, મોટાપણું
**અઝેરો** પું. [ગ્રા.] ઉઝરડો
**અટક**[1] સ્ત્રી. [સં. अवटङ्क પું., પ્રા. अवडंक, પું. પ્રસિદ્ધિ] કુળની ઓળખ માટેની સંજ્ઞા, અડક, અવટંક, ઓળખ, 'સરનેઇમ'
**અટક**[2] સ્ત્રી. [સં. ટિક્ ગતિ કરવી] અટકાયત, બંધન, કેદ, 'કન્ફાઈનમેન્ટ'. (૨) અડચણ, બાધા. (૩) માનસિક ખચકો. (૪) નજરકેદ. (૫) (લા.) સંકલ્પ, પ્રતિજ્ઞા. (૬) વહેમ, શંકા. [૦પાડવી (રૂ.પ્ર.) અડચણ આવવી. ૦માં રાખવું, ૦માં લેવું (રૂ.પ્ર.) નજરકેદ કરવું]
**અટક-ઘડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અટક'+'ઘડી'] ધારી રીતે બંધ કરાય અને ચાલુ કરાય તેવી ઘડિયાળ, 'સ્ટૉપ-વૉચ'
**અટકચાળું** વિ. [જુઓ 'અટકવું'+'ચાળો.'] અડપલું કરનારું. (૨) ન. અડપલું
**અટકચાળો** પું. [જુઓ 'અટકચાળું'.] અડપલું
**અટકડી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'અટકવું'+ ગુ. 'ડી' ત. પ્ર.] અડચણ
**અટકડી**[2] સ્ત્રી. [રવા.] હેડકી, એડકી, વાધણી (ગળામાં ઝીણો હચકારો થાય છે એ)
**અટ(-ટે)કણ**[1] ન. [જુઓ 'અટકવું'+ગુ. 'અણ' ક્રિયાવાચક કૃ.પ્ર.] ટેકો, ટેકણ. (૨) ઠસકણિયું, ચાંપ. (૩) ઉલાળો, આગળો. (૪) થાંભલી. (૫) ઘંટીની પાટલી. (૬) (લા.) વાંધો, હરકત
**અટકણ**[2] વિ. [જુઓ 'અટકવું'+ગુ. 'અણ' કર્તૃવાચક કૃ.પ્ર.] એકદમ ખેંચાઈને ઊભું રહી જનારું
**અટકણિયું** ન. [જુઓ 'અટકણ[2]' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] અટકણ. (૨) વિ. થોડું ચાલી ઊભું રહી જનારું. (૩) (લા.) હઠીલું
**અટકણું** વિ. [જુઓ 'અટકવું'+ગુ. 'અણું' કર્તૃવાચક કૃ.પ્ર.] ચાલતાં અટકી જવાની ટેવવાળું
**અટક-પટ્ટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અટક[2]'+'પટ્ટી.'] કાંઠલો, 'કૉલર'
**અટક-બોલું** વિ. [રવા.+'બોલવું'+ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] બટક-બોલું, આખાબોલું, ચોખ્ખું કહી દેનારું
**અટક-મટક** (અટકચ-મટકચ) સ્ત્રી. [રવા.] નખરાં, ચાળા
**અટકવું**[1] અ.ક્રિ. [+સં ટિક્ ગતિ કરવી] થંભી જવું. (૨) બંધ થઈ જવું. (૩) (લા.) વળગી પડવું, ચીટકી પડવું. [અટકી પડવું (રૂ.પ્ર.) અમુક ચીજ વસ્તુ વિના ખોટી થઈ રહેવું.] અટકાવું ભાવે., ક્રિ. અટકાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.
**અટકવું**[2] અ.ક્રિ. [સં. आ+टिक् યોગમ ગતિ કરવી] આટકવું, આથડવું, ઘૂમવું
**અટકળ** સ્ત્રી. [ધ્યાન વિશેષ-ઇષ્ટસંયોગ, અનિષ્ટવિયોગ, રોગનિવૃત્તિ અને ભવિષ્ય માટેના વિચાર માટે પ્રા. अट्ट શબ્દ + સં. कल्- ગણતરી કરવી, વિચારવું] કલ્પના, તર્ક, અનુમાન 'હાઇ-પૉથીસિસ' (બ.ક.ઠા.). (૨) અંદાજ, અડસટ્ટો, શુમાર. [૦પંચા દોઢસો (-પચ્ચાં-) (રૂ.પ્ર.) કપોલકલ્પના, ગપ. ૦પચાસી(-શી) સ્ત્રી. અટકળ ઉપર મંડાયેલો ધંધો]
**અટકળ-બાજ** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] કલ્પના-શક્તિવાળું
**અટકળવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'અટકળ',–ના.ધા.] અટકળ કરવી, અંદાજ આંકવો ૦અટકળાવું કર્મણિ., ક્રિ. અટકળાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**અટકળિયું** વિ. [જુઓ 'અટકળ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અનુમાન કરેલું [કરવામાં આવી હોય તેવું, 'કન્જેક્ચરલ'
**અટકળી** વિ. [જુઓ 'અટકળ' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અટકળ
**અટ(-ડ)કાડવું** જુઓ 'અડકાડવું.'

**અટકામણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અટકવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ.પ્ર.] અટકવું પડે એવી સ્થિતિ. (૨) અડચણ, હરકત. (૩) (લા.) મૂંઝવણ, વિઘ્ન. (૪) રજોદર્શન

**અટકામણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અટકવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ.પ્ર.] અડચણ, હરકત. (૨) ગળાની બારીમાં થતો એક રોગ

**અટકાયત,-તી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'અટકવું' + ગુ. 'આયત' -'આયતી' કૃ.પ્ર.] અટકાવ, અવરોધ. (૨) હરકત, નડતર. (૩) નજરકેદ [નજરકેદ કરેલું

**અટકાયતી**[2] વિ. [જુઓ 'અટકાયત' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.]

**અટકાયતી-ધારો** પું. [જુઓ 'અટકાયતી[2]' + 'ધારો.'] રાજ્ય વિરુદ્ધની પ્રવૃત્તિમાં પડ્યાની શંકા ઉપરથી પકડી લેવાનું શાસન કરતો કાયદો

**અટકાવ** પું. [જુઓ 'અટકવું' + ગુ. 'આવ' કૃ. પ્ર.] અવરોધ, અટકાયત. (૨) અડચણ, હરકત, નડતર. (૩) (લા.) (અલગ બેસવાની પદ્ધતિને કારણે) રજોદર્શનની પરિસ્થિતિ. [૦**આવવો** (રૂ.પ્ર.) ઋતુસ્રાવ થવો. ૦**બંધ થવો** (રૂ.પ્ર.) ઋતુદર્શન થંભી જવું. (૨) મુશ્કેલી — વિઘ્નમાંથી મુક્ત થવું]

**અટકાવવું** જુઓ 'અટકવું'માં. (૨) વાસવું, બંધ કરવું. (૩) હરકત લાવવી, વિઘ્ન કરવું. [**અટકાવી રાખવું** (રૂ.પ્ર.) કબજે લેવું. (૨) પૂરી રાખવું]

**અટકાવું** જુઓ 'અટકવું'માં.

**અટકી-મટકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અટકવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.; 'અટકી'નો દ્વિર્ભાવ] છોકરાંઓની એ નામની એક રમત, અટીસો-મટીસો, સંતાકૂકડી

**અટકું-લટકું** ન. ['લટકું'નો દ્વિર્ભાવ] બોલવા ચાલવામાં કરવામાં આવતો લહેકો. (૨) ડોકિયું, છૂપી નજર. [૦**મારવું**, ૦**મારી જવું** (રૂ.પ્ર.) ઊડતી મુલાકાત લેવી, ઊભા ઊભા મળી જવું] [ઉદ્ધતાઈ, ઉચ્છૃંખલ-વેડા

**અટકો**[1] પું. [જુઓ 'અટકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] (લા.)

**અટકો**[2] પું. જૂના સમયનો તાંબાનો પૈસો, કાવડિયું [**-કાનો ઘોડો** (રૂ.પ્ર.) નમાલું, તુચ્છ, નજીવું]

**અટકો-મટકો** પું. ['અટકો'[1]નો દ્વિર્ભાવ] શરીર મરડીને ચાલવાની ક્રિયા, લટકો-મટકો

**અટણ(-ન)** ન. [સં. अटन] ભ્રમણ. (૨) રખડપાટ

**અટણી,-નિ,-ની** સ્ત્રી. [સં. अटनि] ધનુષને દોરી ચડાવવાનો કાપો. (૨) વાંસની ચીપોનો પડદો, ટટ્ટી [અટપટાપણું

**અટપટાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'અટપટું' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.]

**અટપટાટ** પું. [જુઓ 'અટપટું' + ગુ. 'આટ' ત.પ્ર.] ગૂંચવણ, અમૂંઝણ. (૨) (લા.) નખરાં, ચેનચાળા

**અટપટાળું** વિ. [જુઓ 'અટપટું' + ગુ. 'આળું' ત.પ્ર.],

**અટપટિયું** વિ. [જુઓ 'અટપટું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અટપટું

**અટપટિયાળું**[1] [જુઓ 'અટપટિયું' + ગુ. 'આળું' ત.પ્ર.] અટપટું, ગૂંચવણભરેલું

**અટપટિયાળું**[2] વિ. આંખો અડધી મીંચેલી હોય તેવું

**અટપટિયું** વિ. [જુઓ 'અટપટું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] અટપટું, અઘરું, મુશ્કેલ

**અટપટિયો** વિ., પું. [જુઓ 'અટપટિયું'.] જટિલ માણસ. (૨) એ નામનો મનાતો એક યમદૂત

**અટપટું** વિ. ગૂંચવણ ભરેલું, જટિલ, 'નોટી'. (૨) અઘરું 'કૉમ્પ્લેક્સ'

**અટપવું** જુઓ 'આટોપવું.'

**અટમટ**[1] પું. ['મટ'નો દ્વિર્ભાવ] અશુભ સંકલ્પ-વિકલ્પ

**અટમટ**[2] પું. [દે.પ્રા. अट्टमट्ट] કચારડો

**અટલ(-ળ)** વિ. [+ જુઓ 'ટળવું.'] ન ટળે તેવું. (૨) નિત્ય, સનાતન. (૩) (લા.) અંધકારવાળું. (૪) ઘણું. (૫) ઘોર, ભયંકર. (૬) પ્રવીણ, હોશિયાર. (૭) ખરું, વાજબી

**અટવાણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અટવાવું' + ગુ. 'આણ' કૃ.પ્ર.] દોરડા આદિમાં વસ્તુનું ભરાવું એ

**અટવામણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અટવાવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] ગૂંચવાવું એ. (૨) અથડામણ. (૩) (લા.) ગભરામણ, મૂંઝવણ

**અટવાવું** અ.ક્રિ. [સં. 'अट् ભમવું' દ્વારા] ગૂંચવાવું. (૨) પગમાં (કાંઈક) ભરાવું. (૩) મૂંઝાવું, કાયર થવું. (૪) (લા.) પિલાવું, ઘૂંટાઈને એકરસ થવું

**અટવિ(-વી)** સ્ત્રી. [સં.] વન, જંગલ

**અ-ટળ** જુઓ 'અટલ'.

**અટળાઈ** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] અટળપણું, સ્થિરતા

**અટંક,-કી,-કું** (-કઙ્ક, -ઙ્કી,-ઙ્કું) વિ. ટેકીલું. (૨) (લા). વટવાળું

**અ-ટંગ** (-ટઙ્ગ) વિ. [સં.] ટાંગા વિનાનું, પગ વિનાનું, લંગડું. (૨) ક્રિ.વિ. (લા.) તદ્દન, સાવ

**અ-ટંટ** (-ટણ્ટ) વિ. કોઈને ન નમે તેવું, અનમી

**અટા**[1] સ્ત્રી. [સં.] ભ્રમણ, રખડવું એ (સંન્યાસી-સાધુબાવાના પ્રકારનું). (૨) (લા.) અહંકાર, મગરૂરી. (૩) ક્રિ. વિ. આડુંઅવળું

**અટા**[2] સ્ત્રી. [સં. अट्टाली] અગાશી. (૨) મેડી, નાનો માળ

**અટાઈ** સ્ત્રી. મરડાસીંગ નામની વનસ્પતિ, મેઢાસીંગ

**અટાઉ** સ્ત્રી. ઠગાઈ, છળકપટ. દગો. [૦**નો માલ બટાઉમાં** (રૂ. પ્ર.) ઠગાઈનો માલ એળે]

**અટાકળું** વિ. [દે. પ્રા. अट्टक्कली સ્ત્રી.] કેડ ઉપર હાથ રાખ્યા હોય તેવું. (૨) અમર્યાદ સ્થિતિમાં ઊભું રહેલું. (૩) (લા.) અવિનયી [હાસ્યવાળું

**અટાટ**[1] વિ. [अट्टहास्यની રીતે શક્ય *अट्टावर्त-] ખડખડાટ

**અટાટ**[2] પું. ભાર, બોજ. (૨) રખડપાટ. (૩) વિ. નકામું, નિરર્થક. (૪) ક્રિ.વિ. ગેરવાજબી રીતે. (૫) અકસ્માત્. [૦**ની નાખવી**, ૦**ની ઓઢાડવી** (રૂ.પ્ર.) આળ નાખવું. ૦**નું** (રૂ. પ્ર.) હરામનું]

**અટાટણી** સ્ત્રી. (લા.) આળ, આરોપ

**અટાટિયું** વિ. જૂઠું બોલનારું

**અટાટોપ** પું. [અટા + સં. आटोप] આડંબર, ભારે મોટો ડોળ. (૨) (લા.) મગરૂરી ભરેલો દેખાવ

**અટાણે** ક્રિ. વિ. [સૌ.; 'આ' + 'ટાણું' (સમય) ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] આ સમયે, અત્યારે, હમણાં

**અટા-પટા** પું., બ.વ. [જુઓ 'પટો' નો દ્વિર્ભાવ.] રંગબેરંગી લાંબા પહોળા લીટા, ચટાપટા. (૨) (લા.) લાઠી કે હથિયાર વીંઝતાં આડાઅવળા દાવ ખેલવા એ. (૩) છેતર-પિંડી

**અટાપટા-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] આડાઅવળા પટા પાડ્યા હોય તેવું [આટાપાટાની રમત

**અટાપટી**[૧] સ્ત્રી. [જુઓ 'આટાપાટા' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.]

**અટાપટી**[૨] વિ. [જુઓ 'અટાપટા' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અટાપટાવાળું

**અટામણ** ન. [જુઓ 'આટો.'] રોટલી વણતી વેળા લેવામાં આવતો કોરો લોટ. (૨) (લા.) નકામી જતી વસ્તુ. [**૦માં જવું** (રૂ.પ્ર.) ખાલી વપરાઈ જવું]

**અટામણું** ન. [સં. हट्टायन] હટાણું, બજારે ખરીદી કરવા જવું એ

**અટાર** (રય) સ્ત્રી. [સૌ.] ધૂળ, રજ. (૨) રેતી

**અટારિયું** ન. [સં. हट्टाकार > પ્રા. हट्टार + ગુ. 'ઇયું.' ત.પ્ર.] ભીંતમાં રાખેલો તાકો, હાટિયું

**અટારી(-ળી)** સ્ત્રી. [સં. अट्टालिका > પ્રા. अट्टालिआ, ગુ. 'અટાળી' નો મજ. ઉચ્ચાર] અગાશી. (૨) બહાર નીકળતો રવેશ, ઝરૂખો.

**અટારું** વિ. [સૌ.] અટાળું, અટકચાળું, મસ્તીખોર. (૨) દુઃખદાયક, આકરું. (૩) (લા.) મોઢે ચડાવેલું, લાડકું. (૪) ટીખળી

**અટારો** પું. [જુઓ 'અટારિયું.'] ઘરનો ઉચાળો, રાચરચીલું, સરસામાન (ખાસ કરીને જૂનો ભાંગ્યો-તૂટ્યો)

**અટાવવું, અટાવું** જુઓ 'આટવું'માં.

**અટાળી** જુઓ 'અટારી.'

**અટાળું** જુઓ 'અટારું.'

**અટિંબર** (અટિમ્બર) પું. ઢગલો, ગંજ [સાધુ બાવા)

**અટી**[૧] વિ. [સં., પું.] જેને ભ્રમણ કરવાનું છે તેવું (સંન્યાસી-

**અટી**[૨] સ્ત્રી. હાથીની આસપાસ વીંટવામાં આવતી રંગીન દોરી. (૨) મોહરમમાં હાથને વીંટવામાં આવતી રંગીન દોરી. [**૦નો કરાર** (રૂ.પ્ર.) પાકા બંધનવાળો કરાર]

**અટી-કટી** સ્ત્રી. ['કિટ્ટા', 'કટી'નો દ્વિર્ભાવ] દોસ્તીનો અંત, ઇટ્ટા, અબોલા [સંજ્ઞાની એક રમત

**અટી-પટી** સ્ત્રી. [સં. पट्ट-'પટી'નો દ્વિર્ભાવ] છોકરાઓની એ

**અટીમટી** સ્ત્રી. એક વનસ્પતિ, કચૂરો ['અટકીમટકી.'

**અટીસો-મટીસો** પું. છોકરાઓની એક રમત, સંતાકૂકડી, જુઓ

**અ-ટૂ(-તૂ)ટ** વિ. [+જુઓ 'ટૂ(-તૂ)ટવું.'] આખું, અકબંધ. (૨) (લા.) સતત, ચાલુ

**અટૂલું** વિ. સાથમાંથી છૂટું પડી ગયેલું, એકલવાયું

**અટૂંક** વિ. કશાથી કે ઠપકાથી પણ કાંઈ અસર ન થાય તેવું. (૨) (લા.) માંઢું, નીંભર

**અટેક** વિ. [જુઓ 'અટકવું'] ટેકીલું, અડગ

**અટેકણ** જુઓ 'અટકણ.[૨]'

**અટેડી** સ્ત્રી. મરડાસીંગનો છોડ

**અટેરણ** ન. [જુઓ 'અટેરવું'+ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] સૂતર વગેરે ઉતારવાનું સાધન, ફાળકો. (૨) ઘોડાને ચક્કર ચક્કર ફેરવવાની એક રીત. (૩) કુસ્તીનો એક દાવ. [**૦કરી દેવું** (રૂ.પ્ર.) દાવમાં લઈને ચકરી ખવડાવવી. (૨) દમ લેવા ન દેવો. [**૦ફેરવવું** (રૂ.પ્ર.) ઘોડાને ચક્કર ફેરવવો. **૦હોવું** (રૂ.પ્ર.) શરીરનાં હાડકાં દેખાય એવું નબળું હોવું]

**અટેરવું** સ.ક્રિ. સૂતરને ફાળકા ઉપર ઉતારવું. (૨) હાથથી (હથેળીનાં આંગળાં ફરતે વીંટી દોરાનું) ગૂંચળું બનાવવું. (૩) (૩) આંગળીના ટેરવાથી હલાવવું. (૪) (લા.) આંગળીથી ચીંધવું. (૫) (લા.) હદથી વધારે દારૂ પીવો. **અટેરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અટેરાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અટેરાવવું, અટેરાવું** જુઓ ઉપર 'અટેરવું'માં. [કાપ્યા વિનાનું

**અ-ટોક** વિ. [+'રોકવું'] રોકયા વિનાનું. (૨) રોકયા-અટ-

**અટોપ** જુઓ 'આટોપ.' [પ્રે., સ.ક્રિ.

**અટોપવું** જુઓ આટોપવું. **અટોપાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અટોપાવવું**

**અટોપાવવું, અટોપાવું** જુઓ 'અટોપવું'-'આટોપવું'માં.

**અ-ટલ** વિ. [અ+ટળવું] ટળે નહિ તેવું. અચળ સ્વભાવનું, અટળ. (૨) (લા.) અઠંગ, પાકું. (૩) લીધી વાત ન મૂકે તેવું. (૪) વાજખી, અટ્ટલ

**અટ્ટ-હાસ** પું., ન., **-સ્ય** ન. [સં.] ખડખડાટ હસવું એ. (૨) (લા.) મજાક, મશ્કરી, ઠેકડી [ધાબું

**અટ્ટાલક** ન., **અટ્ટાલિકા** સ્ત્રી. [સં.] અટાળી, અગાશી, ખુલ્લું

**અટ્ટી** સ્ત્રી. [સં. अट् > પ્રા. अट्ट ફરવું] અટેરણ-ફાળકા ઉપર લપેટેલું સૂતર-ઊન વગેરે દોરાની આટલી, આંટી

**અટ્ઠ(-ઠ્ઠ)કથા** સ્ત્રી. [સં. अर्थकथा > પાલિ. अट्ठकथा, પાલિ. તત્સમ] અર્થ સહિતની-ટીકાટિપ્પણ સહિતની બૌદ્ધ ધર્મની જુદા જુદા ગ્રંથોની કથા આપતી વિવૃતિ ['અઠમ.'

**અટ્ઠ(-ઠ્ઠ)મ** પું. [સં. अष्टम > પ્રા. अट्ठम પ્રા. તત્સમ] જુઓ

**અટ્ઠા(-ઠ્ઠા)** સ્ત્રી. [સં. आ-स्था-] (લા.) માથાના વાળ પોતાને હાથે ચૂંટી કાઢવાની ક્રિયા, લોચ, કેશલુંચન. (જૈન.)

**અટ્ઠા(-ઠ્ઠા)ઈ** જુઓ 'અઠાઈ.'

**અટ્ઠા(-ઠ્ઠા)ઈ-ઘર** ન. [જુઓ 'અઠાઈ'+સં.] અઠાઈ કરવાના આઠ દિવસોમાંનો પહેલો દિવસ. (જૈન.) (૨) સંવત્સરી પહેલાંનો આઠમો દિવસ, શ્રાવણ વદિ તેરસ. (જૈન.)

**અટ્ઠા(-ઠ્ઠા,-ઠા)ણુ,-ણું** વિ. [સં. अष्ट-नवति > પ્રા. अट्ठणवइ, अट्ठणउइ] સોમાં બે ઓછા, ૯૮ [સંખ્યાએ પહોંચેલું

**અટ્ઠા(-ઠ્ઠા,-ઠા)ણુ(-ણું)-મું** વિ. [+ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] ૯૮ ની

**અટ્ઠા(-ઠ્ઠા)-બંધ** (-બન્ધ) પું. [જુઓ 'અટ્ઠો'+સં.] સોગટાંની રમતમાં અઠ્ઠા ઉપરની સોગટી ન મરાય એવી શરત

**અટ્ઠા(-ઠ્ઠાન,-ઠા)વન** વિ. [સં. अष्टपञ्चाशत् > પ્રા. अट्ठावन्न] સાઠમાં બે ઓછા, ૫૮ [સંખ્યાએ પહોંચેલું

**અટ્ઠા(-ઠ્ઠા-,-ઠા)વન-મું** વિ. [+ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] ૫૮ ની

**અટ્ઠા(-ટ્ઠ્યા,-ઠ્ઠા,-ઠ્ઠ્યા,-ઠ્યા)વીસ(-શ)** વિ. [સં. अष्टा-विंशति > પ્રા. अट्ठावीस તત્સમ] ત્રીસમાં બે ઓછા, ૨૮

**અટ્ઠા(-ટ્ઠ્યા,-ઠ્ઠા,-ઠ્ઠ્યા,-ઠ્યા)-વીસ(-શ)-મું** વિ. [+ગુ. 'મું' ત.પ્ર.] ૨૮ ની સંખ્યાએ પહોંચેલું, અઠા(-ઠ્યા)વીસમું

**અટ્ઠા(-ટ્ઠ્યા, -ઠ્ઠા, -ઠ્ઠ્યા, -ઠ્યા)સિ(-શિ)યાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'અટ્ઠાસી.'] ૮૮નો પાડો કે ઘડિયો

**અટ્ઠા(-ટ્ઠ્યા,-ઠ્ઠા,-ઠ્ઠ્યા)સિ(-શિ)યો** પું. [સં अष्टाशीतिक > પ્રા. अट्ठासीइअ] વિ. સં. ૧૮૮૮ નો પડેલો ભયાનક દુકાળ

**અટ્ઠા(ટ્ઠ્યા,-ઠ્ઠા,-ઠ્ઠ્યા,-ઠ્યા)સી(-શી)** વિ. [સં. अष्टाशीति > પ્રા. अट्ठासीइ] નેવુમાં બે ઓછા, ૮૮

**અટ્ઠા(-ટ્ઠ્યા,-ઠ્ઠા,-ઠ્ઠ્યા,-ઠ્યા)સી(-શી)-મું** વિ. [+ગુ. 'મું' ત.પ્ર.] ૮૮ની સંખ્યાએ પહોંચેલું

**અટ્ઠા(–ટ્ઠ્યા,–ઠ્ઠા,–ઠ્ઠ્યા,–ડ્યા)વીસાં(–શાં)** ન.,બ.વ. ૨૮નો પાડો કે ઘડિયો

**અટ્ઠા(–ટ્ઠ્યા,–ઠ્ઠા,–ઠ્ઠ્યા,–ડ્યા) વીસી (–શી)** સ્ત્રી. [સં. अष्टाविंशितिका > પ્રા. अट्ठावीसइआ] ૨૮ ગામનો સમૂહ

**અટ્ઠાં(–ઠ્ઠાં,–ડાં)** ન.,બ.વ., **અટ્ઠું(–ટ્ઠું,–ઠ્ઠું)** ન. [સં. अष्टक- > પ્રા. अट्ठअ-] આઠનો ઘડિયો

**અટ્ઠો(–ઠ્ઠો)** પું. [જુઓ'અટ્ઠું'.] આઠની સંખ્યાનો પાસો કે. પત્તું (રમતનું), અઠ્ઠો

**અટ્ઠો(–ટ્ઠ્યો,–ઠ્ઠો,–ઠ્ઠ્યો,–ડ્યો)તેર** વિ. [સં.अष्ट-सप्तति > પ્રા. अट्ठसत्तरि, अट्ठहत्तरि] ૮૦માં બે ઓછા, ૭૮

**અટ્ઠો (–ટ્ઠ્યો,–ઠ્ઠો,–ઠ્ઠ્યો,–ડ્યો) તેર–મું** વિ. [+ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] ૭૮ ની સંખ્યાએ પહોંચેલું.

**અઠ(–ઠે)–અઠે** ક્રિ.વિ. અડસટ્ટે, અટકળે, અનુમાનથી, આશરે. (૨) ગમે તેમ, જેમ તેમ. (૩) (લા.) ઈરાદા વગર, આશય વગર

**અઠતાલ** પું. [જુઓ આઠ + સં.] સંગીતમાંનો એક તાલ, ચોતાલ. (સંગીત.)

**અઠમ** પું. [સં. अष्टम > પ્રા. अट्ठम-] જૈન પરિપાટીના ત્રણ દિવસના ઉપવાસ કે જેમાં ઉપવાસના પૂર્વ અને ઉત્તર દિવસે એક વાર ભોજન કરવાનું હોય છે. (જૈન.)

**અઠરેત** (–ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આઠ'+'રમત' (ગ્રા.)] આઠ જણથી રમાતી એક રમત

**અઠરામ-ભીઠી** સ્ત્રી. (લા.) લખોટીના 'સિત્તાદાવ' નામની રમતમાં આઠમે ટપ્પે 'બંદીમાંથી આગળ ચાલ' એમ જણાવવા બોલાતો શબ્દ

**અઠલંતરસો** (–લ-તર–) વિ. [સં. अष्टोत्तरशत- > પ્રા. अट्ठोत्तरसअ–] (આંકના ઘડિયામાં) એકસો આઠ

**અઠવાડિક** વિ. [સં. अष्ट-वार + સં. इक ત.પ્ર.] આઠમે વારે થતું–ગોઠવાતું (સમાચાર-પત્ર, કામ, રજા વગેરે), સાપ્તાહિક. (૨) (લા.) ન. સાપ્તાહિક સમાચારપત્ર

**અઠવાડિયું** ન. [સં. अष्ट-वार + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] એનો એ વાર ફરી આવે ત્યાં સુધીના આઠ દિવસોને ધ્યાનમાં રાખી ગણાતું સપ્તાહ, સાત વારનો સમૂહ

**અઠવાડ** ન. દોરડાને વળ દેવાનું લાકડાનું એ નામનું ઓજાર, આઠણું. (૨) ચકરડી, ફરકડી, ફીરકી. (૩) એક હાથના માપનું સાધન, નાનો ગજ

**અઠવાવવું, અઠવાવું[1]** જુઓ 'આઠવવું'માં.

**અઠવાવું[2]** અ.ક્રિ. સપડાવું, ફસાવું, અટવાઈ પડવું

**અઠવીસાંસો** વિ. [સં. अष्टाविंशत्युत्तरशत- > પ્રા. अट्ठवीसो-त्तरसअ-] (આંકના ઘડિયામાં) એકસો અઠ્ઠાવીસ, ૧૨૮

**અઠંગ** (અઠઙ્ગ) વિ. [સં. अष्टाङ्ग > પ્રા. अट्ठंग] (લા.) પાકું, હોશિયાર, નિષ્ણાત [૦ઉઠાવગીર (રૂ.પ્ર.) નિષ્ણાત ચોર]

**અઠં(–ઠિં,–ઠીં)ગવું**(–અઠઙ્ગ-) અ.ક્રિ. અઢેલીને બેસવું, અઢેલવું. **અઠં(–ઠિં,–ઠીં)ગાવું** ભાવે., ક્રિ. **અઠં(–ઠિં,–ઠીં)ગાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.

**અઠં(–ઠિં,–ઠીં)ગાવવું, અઠં(–ઠિં,–ઠીં)ગાવું** (અઠઙ્ગા-) જુઓ 'અઠં(–ઠિં,–ઠીં)ગવું'માં.

**અઠંગો** (અઠઙ્ગો) પું. [સં. अष्टाङ्गक– > પ્રા. अट्ठंगअ–] જેમાં આઠ દોરી ગૂંથવામાં આવે છે તેવી દાંડિયારાસની રમત, ગોફ

**અઠ(–ટ્ઠ,–ઠ્ઠા)ઈ** સ્ત્રી. [સં. अष्टाह्निका > પ્રા. अट्ठाहिया] જૈન પરિપાટીના એકી સાથે કરવામાં આવતા આઠ ઉપવાસ. (૨) (લા.) એવા અઠાઈ ને ા આઠ દિવસનો ઉત્સવ. (જૈન.)

**અઠાક** સ્ત્રી. ઘાઘરો કે ચોરણાની દોરી, નાડી, નાડું (વિશેષે કરી કચ્છમાં)

**અઠાણુ,–ણું** જુઓ 'અટ્ઠાણું'

**અઠાણુ(–ણું)-મું** જુઓ 'અટ્ઠાણું-મું',

**અ-ઠાયું** વિ. [સૌ.; સં. अ-स्थातक– > પ્રા. अट्ठायअ–] (લા.) કામ વિનાનું, આળસુ [ઉછાંછળુ

**અ-ઠાવકું** વિ. [+ જુઓ 'ઠાવકું'.] નઠારું, ખરાબ. (૨) (લા.)

**અઠાવન** જુઓ 'અટ્ઠાવન'.

**અઠાવન-મું** જુઓ 'અટ્ઠાવનમું.'

**અઠા–(ઠ્યા)વીસ(–શ)** જુઓ 'અટ્ઠાવીસ.'

**અઠા(–ઠ્યા)વીસ(–શ)-મું** જુઓ 'અટ્ઠાવીસ-મું.'

**અઠા(–ઠ્યા)વીસાં(–શાં)** જુઓ 'અટ્ઠાવીસાં.'

**અઠા(–ઠ્યા)વીસી(–શી)** જુઓ 'અટ્ઠાવીસી.'

**અઠા(–ઠ્યા)સિ(–શિ)યાં** જુઓ 'અટ્ઠાસિયાં.'

**અઠા(–ઠ્યા)સિ(–શિ)યો** જુઓ 'અટ્ઠાસિયો.'

**અઠા(–ઠ્યા)સી(–શી)** જુઓ 'અટ્ઠાસી.'

**અઠા(–ઠ્યા)સી(–શી)-મું** જુઓ 'અટ્ઠાસીમું.'

**અઠાં** જુઓ 'અટ્ઠાં.' [આકૃતિ

**અઠાંસ** સ્ત્રી. [સં. अष्ट+अस्र > પ્રા. अट्ठंस] આઠ ખૂણાવાળી

**અઠિયા, અઠિયો** પું. [સં. अष्टिक-क > પ્રા. अट्ठियअ–] દાંડિયા-રાસનો એક પ્રકાર

**અઠિયાર** પું.,બ.વ. [સં. अष्टिकाकार > પ્રા. अट्ठियार] પગનાં આંગળાંમાં પહેરવાના રૂપાના આઠ કરડા

**અઠિયાં** ન., બ.વ. [સં. अष्टिक-क > પ્રા. अट्ठियअ–] હાથના અંગૂઠામાં પહેરવાના રૂપાના આઠ કરડા

**અઠિં(–ઠીં)ગણ** (અઠિઙ્ગણ) ન. [જુઓ 'અઠિં(–ઠીં)ગવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] ટેકો, ટેકણ. (૨) અઢેલવાનું સાધન, તકિયો. [૦દેવું] –ણે બેસવું (રૂ. પ્ર.) અઢેલીને આડા પડવું]

**અઠિં(–ઠીં)ગવું** જુઓ 'અઠંગવું.' **અઠિં(–ઠીં)ગાવું** ભાવે., ક્રિ. **અઠિં(–ઠીં)ગાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અઠિં(–ઠીં)ગાવવું, અઠિં(–ઠીં)ગાવું** જુઓ 'અઠિંગવું'માં.

**અઠિં(–ઠીં)ગું** વિ. જાડું. (૨) જક્કી

**અ-ઠીક** વિ. [ + જુઓ 'ઠીક.'] ખરાબ, નઠારું. (૨) ખોટું, ગેરવાજબી. (૩) બેચેન, અસ્વસ્થ

**અઠીંગણ** જુઓ 'અઠિંગણ'. [પ્રે., સ.ક્રિ.

**અઠીંગવું** જુઓ 'અઠિંગવું.' **અઠીંગાવું** ભાવે., ક્રિ. **અઠીંગાવવું**

**અઠીંગાવવું, અઠીંગાવું** જુઓ 'અઠિં(–ઠીં)ગવું'માં.

**અઠીંગું** જુઓ 'અઠિંગું.'

**અઠું** જુઓ 'અટ્ઠું.' [–ઠે અલી (રૂ. પ્ર.) ગોળાની રમતમાં આઠમી વાર ગોળાને આંટતાં બોલાતો શબ્દ

**અઠે-અઠે, અઠે-કઠે, અઠે-ગઠે, અઠે-ઠે** [માર. 'અઠે' = અહીં] ક્રિ. વિ. જુઓ 'અઠ-અઠે'. [૦અઠેગઠે ઠોકવું (રૂ. પ્ર.) ગપ મારવી]

**અઠે-દ્વારકા** (રૂ. પ્ર.) [માર. 'અઠે' = અહીં + સં.) ગમે તે સ્થળ ઉપર ધામા નાખવા માટે વપરાતો ઉદ્ગાર

**અઠો** જુઓ 'અટ્ઠો'.

**અ-ઠોક** વિ. [+ જુઓ 'ઠોકવું' = મારવું] (લા.) ખૂબ સમઝાવવામાં આવે તોપણ ન સમઝે તેવું, બુડથલ. [**૦પરબ્રહ્મ** (રૂ. પ્ર.) બુડથલ]

**અઠોઠી** સ્ત્રી. સ્ત્રીઓને કાનમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું, અકોટી. (૨) ગોળની કડાઈમાં બાઝેલું આદુ

**અઠોતરી** સ્ત્રી. [સં. अष्टोत्तरिका > પ્રા. अट्ठोत्तरिआ] એકસો આઠ પારાની માળા

**અઠો(-ઠ્યો)તેર** જુઓ 'અટ્ઠોતેર'.

**અઠો(-ઠ્યો)તેર-મું** જુઓ 'અટ્ઠોતેરમું'.

**અઠ્ઠકથા** જુઓ 'અટ્ઠકથા.'

**અઠ્ઠમ** જુઓ 'અટ્ઠમ.'

**અઠ્ઠા** જુઓ 'અટ્ઠા.'

**અઠ્ઠાઈ** જુઓ 'અટ્ઠાઈ.'

**અઠ્ઠાઈ-ઘર** જુઓ 'અટ્ઠાઈ-ઘર.'

**અઠ્ઠાણુ,-ણું** જુઓ 'અટ્ઠાણુ,-ણું.'

**અઠ્ઠાણુ(-ણું)-મું** જુઓ 'અટ્ઠાણુ-મું.'

**અઠ્ઠા-બંધ** જુઓ 'અટ્ઠા-બંધ'.

**અઠ્ઠાવન** જુઓ 'અટ્ઠાવન'.

**અઠ્ઠાવન-મું** જુઓ 'અટ્ઠાવન-મું'.

**અઠ્ઠા(-ઠ્ઠ્યા)સી(-શી)** જુઓ 'અટ્ઠાસી'.

**અઠ્ઠા(-ઠ્ઠ્યા)સી(-શી)-મું** જુઓ 'અટ્ઠાસીમું'.

**અઠ્ઠા(-ઠ્ઠ્યા)વીસ(-શ)** જુઓ 'અટ્ઠાવીસ'.

**અઠ્ઠા(-ઠ્ઠ્યા)વીસ(-શ)-મું** જુઓ 'અટ્ઠાવીસ-મું'.

**અઠ્ઠા(-ઠ્ઠ્યા)વીસાં(-શાં)** જુઓ 'અટ્ઠાવીસાં'.

**અઠ્ઠા(-ઠ્ઠ્યા)વીસી(-શી)** જુઓ 'અટ્ઠાવીસી'.

**અઠ્ઠા(-ઠ્ઠ્યા)સિ(-શિ)યાં** જુઓ 'અટ્ઠાસિયાં'.

**અઠ્ઠા(-ઠ્ઠ્યા)સિ(-શિ)યો** જુઓ 'અટ્ઠાસિયો.'

**અઠ્ઠા(-ઠ્ઠ્યા)સી(-શી)** જુઓ ' અટ્ઠાસી.'

**અઠ્ઠા(-ઠ્ઠ્યા)સી(-શી)-મું** જુઓ 'અટ્ઠાસી-મું.'

**અઠ્ઠાં,-ઠ્ઠું** જુઓ 'અટ્ઠાં',-'ટ્ઠું'.

**અઠ્ઠો** જુઓ 'અટ્ઠો'.

**અઠ્ઠો(-ઠ્ઠ્યો)તેર** જુઓ 'અટ્ઠોતેર.'

**અઠ્ઠો(-ઠ્ઠ્યો)તેર-મું** જુઓ 'અટ્ઠોતેર-મું.'

**અઠ્યાવીસ(-શ)** જુઓ 'અટ્ઠાવીસ.'

**અઠ્યાવીસ(-શ)-મું** જુઓ 'અટ્ઠાવીસ-મું.'

**અઠ્યાવીસાં(-શાં)** જુઓ 'અટ્ઠાવીસાં.'

**અઠ્યાવીસી(-શી)** જુઓ 'અટ્ઠાવીસી.'

**અઠ્યાસિ(-શિ)યો** જુઓ 'અટ્ઠાસિયો.'

**અઠ્યોતેર** જુઓ 'અટ્ઠોતેર.'

**અઠ્યોતેર-મું** જુઓ 'અટ્ઠોતર-મું'

**અડ**[૧] (-ડ્ય) સ્ત્રી. હઠ. (૨) અડચણ. (૩) (લા.) આડાઈ- [**૦કરવી, ૦બાંધવી** (રૂ.પ્ર.) વિઘ્ન નાખવું. (૨) હઠ કરવી. **૦ભાંગવી** (રૂ.પ્ર.) જિદ્દ છોડાવવી. (૨) સોગ ઉતરાવવો]

**અડ**[૨] (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અડવું[૧].'] અડકીને હોવાની સ્થિતિ. [**૦નું** (રૂ.પ્ર.) તદ્દન નજીકનું. (૨) કટોકટીનું, બારીક સમયનું. **૦નું ટાણું** (રૂ.પ્ર.) કટોકટીનો સમય. **૦નું સગું** (રૂ.પ્ર.) તદ્દન નજીકનું સગું]

**અડ**[૩] પું. કૂવા નજીકની કૂંડી, હવાડી

**અડ-આભડ** (અડચ-આભડચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'અડવું' અને 'આભડવું'.] આભડછેટ [ભરેલી આફત

**અડ-આંપટી** (અડચ–) સ્ત્રી. [જુઓ 'અડ'+'આંપટી'.] અડચણ

**અડકણ** જુઓ 'અટકણ.'

**અડકણ-દડકણ** સ્ત્રી. એક પ્રકારની બાળરમત, અડકોદડકો

**અડકણું** વિ. [જુઓ 'અટકણું.'] ચાલતાં ચાલતાં અટકી પડે તેવું, અટકણું [ખોટું, જૂઠું

**અડકલ-ધડકલ** વિ. બનાવટી, ગોઠવી કાઢેલું. (૨) (લા.)

**અડકલું** ન. [ગ્રા.] રમતવાત, સહેલવાત

**અડકવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'અડવું[૧]' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે કૃ.પ્ર.] અડવું, સ્પર્શ કરવો. (ભૂ. કૃ. માં કર્તરિપ્રયોગ.). **અડકાવું**[૧] ભાવે., કર્મણિ., ક્રિ. **અડકાડવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અડકાડવું** જુઓ 'અડકવું'માં. (૨) (લા.) ઈજા કરવી, હાનિ કરવી [**હાથ અડકાડવો** (રૂ.પ્ર.) મારવું]

**અડકા-બોળ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'અડકવું' અને 'બોળવું.'] અડકવાથી કપડાં બોળવાં પડે એમ

**અડકામણ** ન. [જુઓ 'અડકવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ.પ્ર.] અટકાવ, રજોદર્શન. (૨) ઉલાળો, આગળો

**અડકાયેલી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'અડકવું' + ગુ. 'એલું' ભી. ભૂ. કૃ., + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] રજોદર્શન થયું છે તેવી અટકાવવાળી સ્ત્રી

**અડકાર** પું. [રવા.] ઓડકાર, ડકાર (ભોજન કર્યા પછી ધરાયાની નિશાની તરીકે આવતો ઊર્ધ્વવાયુનો ડચકાર)

**અડકાવ** પું. [જુઓ 'અડકવું' + ગુ. 'આવ' કૃ.પ્ર.] અટકાવ, રજોદર્શન

**અડકાવું**[૧] જુઓ 'અડકવું'માં. (૨) અડકવાથી અભડાવું

**અડકાવું**[૨] અ. ક્રિ. [જુઓ 'અડકવું.'] રજસ્વલા થવું. (૨) બંધ થવું, વસાવું

**અડકું** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'અડવું[૧]' + ગુ. 'કું' કૃ. પ્ર.] પાસે, નજીક

**અડકો-દડકો** પું. અનાજમાં રહેલો કાંકરા-ધૂળ-ડાંખળાંનો કચરો. (૨) એક જાતની રમત

**અડખમવું** સ. ક્રિ. [ગ્રા., સં. अति-क्षम् ના પ્રેરકનો વિકાસ] (લા.) સાર લેવી, સંભાળ લેવી

**અડખલવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ગોથાં ખાવાં, લથડિયાં મારવાં

**અડખું-પડખું** ન. [જુઓ 'પડખું' નો દ્વિર્ભાવ.] તદ્દન નિકટની પરિસ્થિતિ

**અડખે-પડખે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'અડખું-પડખું,' બંનેને ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] આજુબાજુ, આસપાસ

**અ-ડગ** વિ. [ + 'ડગવું'-વિચલિત થવું] ડગે નહિ તેવું, સ્થિર, અચળ. (૨) (લા.) ભય વિનાનું, બહાદુર

**અડગ-તા** સ્ત્રી. [ + સં., ત.પ્ર.] અડગપણું. (૨) ટેક

**અ-ડગંત** (–ડગન્ત) વિ. [સં. °अत् > + પ્રા. °अंत વર્ત. કૃ.],

**અ-ડગું** વિ. [ + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ન ડગે તેવું, અડગ

**અડગરો** પું. [ગ્રા.] ગાડાને ટેકવી રાખવા એના આગળના ભાગમાં નીચે રાખવામાં આવતો જડેલો ટેકો, ઊંટડો, હડો

**અડગલું** વિ. ગોથાં ખાતું [એક ઘરેણું

**અડગોઠિયાં** ન., બ.વ. સ્ત્રીઓને પગમાં પહેરવાનું એ નામનું

**અડઝી** સ્ત્રી. [પારસી.] ઓડકાર. (૨) હેડકી
**અડઝો** પું. [પારસી.] ઉલાળો, આગળો
**અડદો-દ(-પ,-મ)ડદો** પું. બેસતે વર્ષે મળસકામાં કચરાથી ભરેલું હાંડલું ચકલે જઈ ફોડી નાખવાની એક રૂઢ ક્રિયા. (૨) (લા.) વાંકની જવાબદારી, ઠપકાનો ભાર. (૩) ધંધામાં અથવા કામકાજમાં થતો ગોટાળો
**અડચણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આડું' ઉપરથી.] વિઘ્ન, અવરોધ. (૨) વાંધો, વિરોધ. (૩) (લા.) આપદા, સંકટ, દુઃખ. [૦આવવી (રૂ. પ્ર.) રજોદર્શન થતાં સ્ત્રીએ છેટે બેસવું]
**અડ-છતું** વિ. [સં. अर्ध+सत् વર્ત. કૃ.] અરધુંપરધું જાણવામાં આવેલું, અર્ધસત્તાવાર. (૨) (લા.) માત્ર સપાટીને અડકીને પસાર થઈ જતું, અછડતું. (૩) ક્રિ. વિ. પાસાભેર, બાજુએથી
**અડ-જંતર** (-જન્તર) વિ. [ગુ. 'આડું' + 'જંતર'] (લા.) કહ્યું નહિ માનનારું, આડી પ્રકૃતિનું. (૨) મોટું, જબરું
**અડણ**[1] ન. ઢોરનો જેમાં દૂધ ભરાય છે તે અવયવ, આઉ, બાવલું
**અડણ**[2] વિ. અટકી પડે તેવું, અડકણ. (૨) ન. આગળો, [ઉલાળો
**અડતરો** પું. ઘસીને ધાતુ વગેરે છોલવાનું ઓજાર, મોટી કાનસ
**અડતલું** ન. [ગુ. આડું + સં. तल + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ભયમાંથી બચવાનું ઠેકાણું, આશરો. (૨) (લા.) મિથ્યા પ્રયત્ન, ફાંફાં. (૩) આનાકાની, ગલ્લાંતલ્લાં
**અડતલો** પું. [જુઓ 'અડતલું'.] આશરો, ઓથ. (૨) રક્ષણ, બચાવ. (૩) અટકળ, શુમાર, અનુમાન, અડસટ્ટો
**અડતાલ** પું. [જુઓ 'આડું' + સં.] સંગીતમાં ચૌદ માત્રાનો એક તાલ, આડ ચોતાલ.. (સંગીત.)
**અડતાલીસ(-શ)** જુઓ 'અડતાળીસ(-શ)'.
**અડતાલીસ(-શ)-મું** જુઓ 'અડતાળીસ(-શ)-મું'.
**અડતાળી(-લી)સ(-શ)** વિ. [સં. अष्टचत्वारिंशत् > પ્રા. अट्ठत्तालीस, अट्ठतालीस] પચાસમાં બે ઓછા, ઉડતાલીસ, ૪૮ [સંખ્યાએ પહોંચેલું
**અડતાળી(-લી)સ(-શ)-મું** વિ. [+ ગુ. 'મું' ત.પ્ર.] ૪૮ ની
**અડતાળો**[1] પું. [જુઓ 'અડતાળીસ.'] મણના ૪૮ શેર મપાય તેવો તોલ. (૨) વિ. સં. ૧૮૪૮ માં પડેલો મોટો દુકાળ, ઉડતાળો
**અડતાળો**[2] પું. કિલ્લો
**અડ-તી(-ત્રી)સ(-શ)** જુઓ 'આડત્રીસ.'
**અડ-તી(-ત્રી)સ(-શ)-મું** જુઓ 'આડત્રીસ-મું'.
**અડ-તી(-ત્રી)સાં(-શાં)** જુઓ 'આડત્રીસાં'.
**અડતું-આભડતું** વિ. ['અડવું' + 'આભડવું' બંનેને ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] લાગતું-વળગતું, -ના સંબંધનું. (૨) જેને રજોદર્શન થતું હોય તેવું (બૈરું)
**અડ-ત્રીસ(-શ)** જુઓ 'આડત્રીસ'.
**અડ-ત્રીસ(-શ)-મું** જુઓ 'આડત્રીસ-મું.'
**અડ-ત્રીસાં** (-શાં) જુઓ 'આડત્રીસાં.'
**અડથલ**[1] વિ. કામ કરવામાંથી પાછું હઠે નહિ તેવું, ખડતલ. (૨) કદાવર, લઠ્ઠ, મજબૂત
**અડથલ**[2] (-લ્ય) સ્ત્રી. અમુક ચોક્કસ પ્રકારની સ્થિતિ. [૦ની બીંગડ થવી (રૂ. પ્ર.) ફેરવાઈ જવું, બદલી જવું, મૂળ સ્થિતિનું પલટાઈ જવું]
**અડથલ-ગડથલ** (અડથલ્ય-ગડથલ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અડથલ[2]'-દ્વિર્ભાવ.] આડાઅવળા ફેરફાર, અવ્યવસ્થા [૦કરવું (રૂ.પ્ર.) સાટાં દોડાં કરવાં, ઊંધાંચત્તાં કરવાં]
**અડથલ-બડથલ** વિ. [જુઓ 'અડથલ,[1]' -દ્વિર્ભાવ.] અવ્યવસ્થિત, આડુંઅવળું, ઊંધુંચત્તું
**અડથલો** પું. [મરા. अडथळा] આડ, ઓઠું. (૨) અટકાવ, રોકાણ. (૩) (લા.) અડચણ, હરકત, વિઘ્ન
**અડદ** પું., બ. વ. [દે.પ્રા. उडिद्द] મગના દાણા કરતાં સહેજ મોટા કાળા રંગના દાણા છે તેવું એક અનાજ-કઠોળ. [૦છાંટવા (રૂ.પ્ર.) જાદુઈ મંત્રથી બાંધી લેવું. (૨) તાબે કરવું, આજ્ઞામાં રહે એવું બનાવવું, ભૂરખી નાખવી. ૦દેખાડવા (રૂ.પ્ર.) નસાડી મૂકવાની પેરવી કરવી. ૦મગ ભરડવા (રૂ.પ્ર.) ગમે તેમ અવિચારીપણે બોલ્યે જવું]
**અડદલી** પું. [અં. 'ઑર્ડર્લી.'] આજ્ઞામાં રહેનારો બિનસનદી લશ્કરી નોકર. (૨) સેવક, નોકર, ખિતમતદાર
**અડદ-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અડદ' + 'વેલ'] અડદના છોડનાં પાંદડાં જેવાં પાંદળાંવાળી થોર ઉપર ફેલાતી એક વેલ
**અડદા-બેગી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'અડદા-બેગું' + ગુ.-'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય] મૂર્ખ સ્ત્રી, અક્કલ વિનાની સ્ત્રી. (૨) ગોલી, ચાકરડી
**અડદાબેગું** વિ. મૂર્ખ, અક્કલ વિનાનું
**અડદાવો** પું. છૂંદાયાથી નરમ થઈ જવાની (માણસની) સ્થિતિ. (૨) ખૂબ માર પડ્યાથી હાડકાં-પાંસળાં ઢીલાં થઈ જવાની સ્થિતિ. (૩) (લા.) ઘણું કામ કરવાથી લાગતો અસામાન્ય થાક. [૦કાઢવો, ૦કાઢી ના(-નાં)ખવો (રૂ.પ્ર.) ઘણી મહેનત કરાવવી, હેરાનપરેશાન કરવું. ૦કૂટવો (રૂ.પ્ર.) પોતાની વાતને પકડી રાખવી ૦ને આંબલી (રૂ.પ્ર.) હલકા પ્રકારનું ઓસડ. ૦ને પીતપાપડો (રૂ.પ્ર.) ગમે તે જાતનું મેળ વગરનું. ૦ભરડવો (રૂ. પ્ર.) સંબંધ વગરનું બોલબોલ કરવું.]
**અડદાળું** વિ. [જુઓ 'અડદ' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] અડદનું, અડદવાળું. (૨) ન. અડદિયા લાડુ. (૨) બીજી બેત્રણ જાતની દાળ એકઠી કરી રાંધેલી અડદની દાળ
**અડદિયું** વિ. [જુઓ 'અડદ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અડદનું બનેલું. (૨) અડદના જેવા ડાઘવાળું, અડદની છાંટનું. (૩) (લા.) અડદ દેખતાં નાસી જાય તેવું. (૪) ન. અડદનું ખીરું. (૫) અડદના લોટનું એ નામનું વસાણું
**અડદિયો** પું. [જુઓ 'અડદિયું'.] અડદના લોટમાં વસાણું નાખી ખાસ કરી શિયાળામાં ખાવા બનાવવામાં આવતું મિષ્ટાન્ન. (૨) અડદની ફાડના જેવા દેખાવનાં પાંદડાંવાળો એક ચોમાસુ છોડ
**અડદિયો પત્થ(-થ્થ)ર** પું. [+ જુઓ 'પત્થ(-થ્થ)ર'.] અડદના જેવા ડાઘા કે છાંટવાળો એક કઠણ જાતનો પથ્થર
**અડદિયો બાવો** પું. [+ જુઓ 'બાવો'.] શરીર ઉપર તેલ નખાવે ને અડદ દેખતાં નાસી જાય તેવો બાવો, તેલિયો બાવો
**અડદિયો વા** પું. [+ જુઓ 'વા[2].'] એક બાજુનો ચહેરો ખોટો પડી જાય એવો જ્ઞાનતંતુનો એક રોગ
**અડદો-કડદો** પું. [જુઓ 'કડદો',- દ્વિર્ભાવ.] બાકી રહેલો ખરાબ માલ

**અડદો-ગડદો** પું. [જુઓ 'ગડદો',– દ્વિર્ભાવ.] સાદાઈથી તેમજ ઢોલ વગાડતાં-વગાડતાં બે છોકરી સામસામી એકબીજીને તાળી દઈ પગનું ઠેબું મારતી જાય અને સવાલ-જવાબ-પાદપૂર્તિરૂપ કરતી જાય એવી રમત. (૨) (લા.) માર [પાંદડાંનો પાલો

**અડદોટું** ન. [જુઓ 'અડદ' + ગુ. 'ઓટું' ત.પ્ર.] અડદના

**અડ(–ર)ધ** વિ. [સં. अर्ध નો અર્વા. તદ્‌ભવ] અડધું. [**૦પંચાલ** (–પઞ્ચાળ) (રૂ. પ્ર.) લગભગ અડધું. **૦પાંસળીનું** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ નાજુક બાંધાનું] [(૨) અડધું નાગું

**અડ(–ર)ધ-ઉઘાડું** વિ. [+ જુઓ 'ઉઘાડું'.] અડધું ખૂલેલું.

**અડ(–ર)ધ-પસાર** વિ. [+ જુઓ 'પસાર'.] લગભગ અડધું

**અડ(–ર)ધા-અડ(–ર)ધું** વિ. [જુઓ 'અડધું',- દ્વિર્ભાવ.] (લા.) સ્નેહથી ગાંડુંઘેલું, ઉમળકાથી ઘેલુંતૂર. [**–થી થઈ જવું** (રૂ. પ્ર.) ઘેલું ઘેલું થઈ જવું, ઉમળકાથી ગાંડુંતૂર થઈ જવું]

**અડ(–ર)ધાં** ન., બ.વ., [જુઓ 'અડધું.'] ૧ × ૦॥ થી ૧૦૦ × ૦॥ સુધીના પાડા કે ઘડિયા

**અડ(–ર)ધિયાણુ** ન. [જુઓ 'અડધિયું' + ગુ. 'આણ' ત.પ્ર.] અડધા ભાગનું. (૨) વિ. લગભગ અડધું

**અડ(–ર)ધિયું** ન. [જુઓ 'અડધ' + ગુ. 'ઇયુ' ત.પ્ર.] અડધો ભાગ. (૨) મુકરર માપથી અડધા માપનું વાસણ. (૩) ચૂડા કરતાં નાની અડધી પટીની આડે દિવસે પહેરવાની ચૂડી. (૪) ટૂંકું ધોતિયું, પંચિયું, ફાળિયું. (૫) ધાતુનું વચલા વળનું વાસણ. (૬) કાંસાનું નાનું વાસણ. (૭) જેમાં પાંચ છ ડબા હોય તેવી અડધી રેલગાડી. (૮) ટૂંકા અંતર માટે વપરાતું અડધું રેલ-એંજિન. (૯) પહોંચ-બુક વગેરેનો બેમાંનો પાસે રહેતો ભાગ, 'કાઉન્ટર-ફોઈલ'

**અડ(–ર)ધિયો** પું. [જુઓ 'અડાધિયું'.] સૂંડલાથી જરા મોટા કદનો કરંડિયો, ટોપલો. (૨) પાંચેક ફૂટ લંબાઈની – પહોળી ચપટી – કાળા રંગની ભીંગડાવાળી – થોડા કાંટાવાળી–ઊંડા પાણીમાં રહેતી એક માછલી

**અડ(–ર)ધી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'અડધું.'] જામનગરનો જૂનો રૂપાનો અડધી કોરીનો સિક્કો. (૨) પાઈનું ચલણ હતું ત્યારે મુંબઈમાં પાઈ ને માટે વપરાતી સંજ્ઞા

**અડ(–ર)ધું** વિ. [જુઓ 'અડધ' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] અડધા ભાગનું. (૨) (લા.) બરોબર બુદ્ધિ ચાલતી ન હોય તેવું. [**થઈ૦ જવું** (રૂ. પ્ર.) **૦કરી ના(–નાં)ખવું** (રૂ. પ્ર.) અધમૂઉં કરી નાખવું. સામા માણસ ઉપરથી ઓવારી જવું. **૦થઈ જવું** (રૂ. પ્ર.) (૨) દુઃખ-રોગ-ક્રોધ વગેરેથી શરીર ઓસરી જવું. **–ધો પાયો ઓછો હોવો** (રૂ. પ્ર.) જરાક ગાંડું હોવું. **–ધો રોટલો** (રૂ. પ્ર.) માંડ પેટ પૂરતું લૂખુંસૂકું]

**અડ(–ર)ધું-પડ(–ર)ધું** વિ. [જુઓ 'અડધું'નો દ્વિર્ભાવ.] અડધાથી કાંઈક ઓછું. (૨) (લા.) થોડુંઘણું

**અડ(–ર)ધેરું,૦ક** વિ. [જુઓ 'અડધું' તુ.પ્ર. + ગુ. 'એરું' + 'ક' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] લગભગ અડધું

**અડ(–ર)ધો** પું. [જુઓ 'અડધું'.] આઠ આનાનો –રૂપિયાની અડધી કિંમતનો–નયા પચાસ પૈસાનો સિક્કો. (૨) (લા.) હરખઘેલો. (૩) (લા.) બરોબર બુદ્ધિ ચાલતી ન હોય તેવો પુરુષ. [**૦પાયો ઓછો હોવો** (રૂ. પ્ર.) જરાક ગાંડું હોવું. **૦રોટલો** (રૂ. પ્ર.) માંડ પેટ પૂરતું લૂખુંસૂકું ખાવાનું]

**અડ(–ર)ધો–અડ(–ર)ધ** વિ. [જુઓ 'અડધ',–દ્વિર્ભાવ.] બરોબર અડધા માપ કે કદનું યા સંખ્યાનું

**અડપ** સ્ત્રી. ખંત, ઉત્સાહ. (૨) નિશ્ચય, ઠરાવ, પક્કો વિચાર. (૩) ધીરજ, હિંમત. (૪) આગ્રહ. [**૦ચડ(–ઢ)વી** (રૂ.પ્ર.) ઉત્સાહનો વેગ આવવો]

**અડપ-ઝડપ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝડપ', –દ્વિર્ભાવ.] ઉતાવળ, તાકીદ. (૨) અગાઉથી નક્કી કરેલો હલ્લો. (૩) (લા.) આફતનો સપાટો [(લા.) વિષય બહારનું

**અડપખું** વિ. [જુઓ 'આડું' + સં. पक्षक– > પ્રા. पक्खअ–]

**અડ-પડિયાળું**[૧] વિ. [સં. अर्ध + पट > પ્રા. पड + ગુ. 'ઇયું' + 'આળું' ત. પ્ર.] અડધું મીંચેલું. (૨) અડધુંપડધું વાસેલું (બારણું વગેરે) [મસ્તીખોર

**અડપડિયાળું**[૨] વિ. [જુઓ 'અડપલું'.] અડપલાં કરનારું,

**અડપલા-ખોર** વિ. [જુઓ 'અડપલું' + ફા. પ્રત્યય] અડપલું કરવાની ટેવવાળું

**અડપલું** વિ. [રવા.] અટકચાળું, તોફાની, મસ્તીખોર. (૨) (લા.) ઉત્સાહી, ચાલાક. (૩) ન. હળવા પ્રકારની છેડછાડ, અટકચાળું, ચાંદવું

**અડપવું** અ. ક્રિ. [રવા.] વળગ્યા રહેવું, ખંતથી મંડયા રહેવું. (૨) શરૂ કરવું. **અડપાવું** ભાવે., ક્રિ. **અડપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ

**અડપાવવું, અડપાવું** જુઓ 'અડપવું'માં.

**અડફ(–ફે,–ફો)ટ** (–ટચ) સ્ત્રી. ગતિમાં જનારાની વણરોધી ગતિમાં વચ્ચે કોઈ અન્યના સપાટામાં આવી જવાની સ્થિતિ, હડફેટ. (૨) (લા.) મુશ્કેલી, આફત. [**૦માં આવવું** (રૂ.પ્ર.) મુશ્કેલીમાં આવી પડવું. **૦લાગવી** (રૂ.પ્ર.) ભૂત વગેરેની અસરમાં આવી જવું]

**અડફાઉ** જુઓ 'અલફાઉ.'

**અડફે(–ફો)ટ** (–ટચ) જુઓ 'અડફટ.'

**અડબ(–વ)ડ** વિ. [દે.પ્રા. अडवडण] ઢંગધડા વિનાનું

**અડબ(–વ)ડવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'અડબ(–વ)ડ', –ના.ધા.] લથડવું, અડવડવું. (૨) (લા.) હરબડવું, બીવું

**અડબ(–વ)ડિયું** ન. [જુઓ 'અડબ(–વ)ડ' + ગુ.. 'ઇયું' ત.પ્ર.] લથડિયું. [**૦આવવું** (રૂ. પ્ર.) તમ્મર આવીને નીચે પડી જવું. **૦ખાવું** (રૂ. પ્ર.) લથડિયું ખાવું. (૨) (લા.) ભૂલ કરવી. (૩) (લા.) ધક્કો સહન કરવો]

**અડબથ** (–થ્ય) સ્ત્રી. ધોલ, પ્રબળ તમાચો

**અડબંગ** (–બઙ્ગ) વિ. કહિયે કાંઈ અને કરે કાંઈ તેવું બુદ્ધિહીન. (૨) ધૂની, તોરી, મરજી માફક કરનારું–ચાલનારું. (૩) ઠેકાણા વગરનું, ઢંગધડા વિનાનું. (૪) મૂર્ખ, બેવકૂફ. (૫) જક્કી, હઠીલું. (૬) (લા.) વિલક્ષણ, અદ્‌ભુત. (૭) સાહસિક. (૮) અટપટું, ઊંચું નીચું

**અડબંગો** (–બઙ્ગો) પું. એ નામનો મનાતો એક યમદૂત

**અડબાઉ** વિ. વાવ્યા વિના ઊગનારું. (૨) (લા.) અક્કલ વગરનું, મૂર્ખ. (કેટલીક વનસ્પતિનો આભાસ આપતી જંગલમાં-ખેતરોમાં એની મેળે ઊગનારી વનસ્પતિનું હંમેશાં 'અડબાઉ' વિશેષણ વપરાય છે.) [**૦કાટલું** (રૂ.પ્ર.) પથ્થરનું અંદાજી તોલું. (૨) ભોળું-ભોટ માણસ, કેળવણી વિનાનું]

**અડબી** સ્ત્રી. શેખી, બડાઈ, બડાશ. (૨) હઠ, જીદ

**અડબૂ(-બો)ત(-થ)** (-ત્ય,-થ્ય) સ્ત્રી. ધોલ, બૂસટ, આડા હાથની લપાટ. (૨) વિ. (લા.) મૂર્ખ, બુદ્ધિ વગરનું, અડબંગ [**૦નો ઉધારો શો** (રૂ. પ્ર.) જે કામ જે વખતે કરવાનું હોય ત્યારે કરી લેવું. (૨) તૈયાર થયેલું સોંપી દેવું. (૩) ફાવે તેમ બોલવાની છૂટ હોવી. **૦ખાવી** (રૂ. પ્ર.) તમાચો ખાવો. **૦ચોડી દેવી, ૦ઠોકવી, ૦મારવી** (રૂ.પ્ર.) ધોલમાં મારવું, બૂસટ લગાવવી]

**અડભૂજ** વિ. મૂર્ખ, ઓછીબુદ્ધિનું. (૨) (લા.) અજ્જડ

**અડમડ** ક્રિ. વિ. [રવા.] જેમતેમ કરીને

**અ-ડર** વિ. [+જુઓ 'ડર.'] ડર વિનાનું, નીડર, નિર્ભય

**અડવડ** જુઓ 'અડબડ'.

**અડવડ-દડવડ** ક્રિ.વિ. [રવા.] લથડબથડ, ગોથાં ખાતાં. (૨) ઝડપથી, ઉતાવળથી. (૩) નગારાનો અનુકરણવાચક શબ્દ

**અડવડવું** જુઓ 'અડબડવું.' **અડવડાવું** ભાવે., ક્રિ. **અડવડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**અડવડિયું** જુઓ 'અડબડિયું.'

**અડવડાવવું, અડવડાવું** 'જુઓ 'અડબ(-વ)ડવું'માં.

**અડવાણું** વિ. [સં. अनुपानह् > પ્રા. अणुवाण, પગમાં જોડા નથી તેવું] ઉઘાડા પગવાળું, ઉઘાડ-પગું. (૨) (લા.) ઉઘાડું, ખુલ્લું. (૩) અડવું. (૪) ન શોભે તેવું, વિચિત્ર

**અડવાળવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. आडुआल] મિશ્રણ કરવું. (૨) (લા.) બગાડવું

**અડવું¹** સ.ક્રિ. [સં. अड्ड – જોડાવું, હુમલો કરવો] સ્પર્શ કરવો, અડકવું. [ભૂતકૃદંત – ભૂતકાળ થતાં કર્મણિ ન બનતાં કર્તરિ જ રહે છેઃ 'હું એને અડ્યો–અડક્યો.'] (૨) આખડવું, લડી પડવું. (૩) લાગ્યા રહેવું, મંડ્યા રહેવું. (૪) ઘૂસી જવું, પ્રવેશ કરવો. (૫) આવી પહોંચવું. **અડાવું** ભાવે., ક્રિ. **અડાડવું** પ્રે., સ.ક્રિ. ('અડાવવું' પણ પ્રેરક રૂપ છે, પણ એનો અર્થ 'ઠપકો આપવો' એવો માત્ર થાય છે. 'અડાડવું' 'અડાવવું' એ બેઉના અર્થ માટે જુઓ કોશમાંનાં એનાં સ્વાભાવિક સ્થાન.)

**અડવું²** અ.ક્રિ. [દે. પ્રા. अड्ड – આડું આવનારું] અટકી પડવું, બંધ પડવું. (૨) ભય પામવું. (૩) ભડકીને ઊભું રહેવું, ખંચાવું. (૪) હઠ પકડવી. (૫) (લા.) નુકસાન થવું. [**અડી પડવું** (રૂ. પ્ર.) – ના વિના ચલાવવું. **અડી બેસવું** (રૂ. પ્ર.) ચોંટીને રોકાઈ રહેવું. **અડ્યા રહેવું** (રૂ. પ્ર.) મચ્યા રહેવું]

**અડવું³** વિ. [જુઓ 'અડવાણું.'] શણગાર વિનાનું. (૨) શોભારહિત. (૩) ઉઘાડા પગવાળું, અડવાણું. (૪) ઉજ્જડ, ખાલી, સૂનું [ઘરેણાં ન પહેર્યાં હોય તેવું

**અડવું-પડવું** વિ. [જુઓ 'અડવું,³' -દ્વિર્ભાવ.] શણગાર વિનાનું,

**અડવો** પું. ભવાઈના ખેલોમાં આવતું વાણિયાના વેશનું પાત્ર. (૨) (લા.) મૂર્ખ. (૩) અવહેવારુ વેવલો માણસ

**અડશો** પું. સંગીતમાંનો એક જૂનો રાગ, અડાનો કાન્હરો (સંગીત.)

**અડસટવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'અડસટ્ટો', –ના.ધા.] અંદાજ કરવો, શુમાર કાઢવો. **અડસટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અડસટાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અડસટાવવું, અડસટાવું** જુઓ 'અડસટવું'માં.

**અડસટ્ટા-નવીસ** વિ. [જુઓ 'અડસટ્ટો'+ફા.] અંદાજ આપનારો કારકૂન. (૨) હિસાબનવીસ, હિસાબી કારકૂન

**અડસટ્ટો** પું. અંદાજ, શુમાર

**અડસ(-સે)ઠ** (-ઠ્ય) વિ. [સં. अष्ट-षष्टि > પ્રા. अट्ठसट्ठि – अडसट्ठि] સિત્તેરમાં બે ઓછા, ૬૮

**અડસ(-સે)(ઠ્ય-સું)** વિ. [+ગુ. 'મું' ત.પ્ર.] ૬૮ ની ખ્યાએ સં પહોંચેલું, ૬૮ મું [અઠાસિયાં

**અડસિયાં** ન., બ. વ. સ્ત્રીઓનું એક પ્રકારનું પગનું ઘરેણું,

**અડસેઠ** (-ઠ્ય) જુઓ 'અડસઠ.'

**અડસેઠ-સું** (-સેઠ્ય-સું) જુઓ 'અડસઠ–સું.'

**અડહટ** સ્ત્રી. [સુ.] ખેતરમાં કામે જવા હળલાકડાં ઇત્યાદિ સાથે જોતરીને બળદજોડી તૈયાર કરવામાં આવે એ

**અ-ડંક** (-ડ઼્ક) વિ. [ગ્રા.] અડગ, દૃઢ, સ્થિર

**અડંકો** (-ડ્કો) પું. પાંડવોમાંના ભીમનું એક લોકભાષાનું નામ

**અ-ડંખ** (-ડ઼્ખ) વિ. [+જુઓ 'ડંખ'.] જીવાતે કરેલા ડંખ-ડાઘા વિનાનું. (૨) સડવું ન હોય તેવું

**અડંગ-જડંગ** (-ડ઼્ગ) સ્ત્રી. એ નામની એક રમત

**અડંગિયો** (અડઙ્ગિયો) પું. છાપરાનાં નેવાં-કઠેરા-માળના ઝૂલતા ભાગ નીચે મૂકવામાં આવતું ટેકણ

**અડં(-ડિં)ગો** (-ડ(-ડિ)ઙ્ગો) પું. [હિં.] લાંબા વખત માટેનો ચીટકી રહેવાના પ્રકારનો પડાવ, ધામો. (૨) કુસ્તીમાં પટાનો એક દાવ [**૦ઘાલવો, ૦ના(-નાં)ખવો, ૦લગાવવો** (રૂ.પ્ર.) હઠાગ્રહથી ધામો કરીને પડ્યા રહેવું]

**અડંદો** (અડ-દો) પું. એ નામની એક રમત, એરંડો

**અડંબી** (અડમ્બી) સ્ત્રી. આડંબર, ખોટો ભપકો. (૨) મગરૂરી, અભિમાન. (૩) જક્કીપણું, મમત, હઠ. (૪) વિ. આડંબરી, ડોળી, દંભી

**અડા** સ્ત્રી. [જુઓ 'અડવું.'] સ્પર્શ. [**૦દેવી** (રૂ.પ્ર.) ટેકો આપવો, મદદ કરવી, હૂંફ બતાવવી]

**અડાઅડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અડવું,¹' – દ્વિર્ભાવ.] વારંવાર કરવામાં આવતો સ્પર્શ, અડાઅડી

**અડાઅડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અડાઅડ'+ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] આભડછેટની દરકાર રાખ્યા વિનાં કરવામાં આવતો સ્પર્શ. (૨) (લા.) બારીક સમય, અણીનો વખત. (૩) ક્રિ.વિ. અડોઅડ, લગોલગ

**અડાઉ** વિ. વાવ્યા વગરનું, અડબાઉ

**અડાકડી** સ્ત્રી. કટોકટીનો વખત, અકડાઅકડી. (૨) ગેડી-દડાની રમતમાં ઘણા જણ દડો લઈ જવા વખતની ધમાલ. (૩) (લા.) માંડ માંડ ચલાવાતું ગુજરાન

**અડાડ** પું. [હિં.] ઢગલો. (૨) ઢોર બાંધવાની કોડ. (૩) બળતણ વેચવાની દુકાન. (૪) વેચવા માટે રાખેલો બળતણનો ઢગલો

**અડાડવું** જુઓ 'અડવું' માં. (૨) (લા.) અડપટિયું વાસવું. (૩) સામાની પરવાનગી વિના રૂબરૂ મુલાકાત કરાવવી. (૪) ઘુસાડવું

**અડાડીંગ, ૦ળ** વિ. [ગ્રા.] અડાબીડ, ભારે મોટું, ભારે જબરું

**અડાણ** ન. [દે. પ્રા. अड्डाण–ઢાંકણ] ગીરો રહે એ પ્રકારની પરિસ્થિતિ. (૨) (લા.) થાળ. [**૦માં માગવું** (રૂ.પ્ર.) સલામત રહે એ રીતે રાખવા સંમતિ માગવી]

**અડાણિયું** વિ. [+ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ગીરો મૂકેલું, ગીરવી, ઘરેણિયું

**અડાણી** વિ. [જુઓ 'અડાણું.'] (લા.) બેવકૂફ, મૂર્ખ. (૨) વિવેક વિનાનું. (૩) અણઘડ, આવડત વિનાનું

**અડાણું** ન. [દે. પ્રા. अड्डाणाक-ખતોમાં વપરાયેલો શબ્દ] ગીરો મૂકવાની પ્રક્રિયા. (૨) ગિરો મૂકેલી વસ્તુ. (૩) વિ. (લા.) બુદ્ધિ ગિરો મૂકી છે તેવું (માણસ), મૂર્ખ

**અડાણો(-નો)** પું. કાન્હરા રાગનો એક એ નામનો પ્રકાર, અડાનો કાન્હરો. (સંગીત) (૨) ઘોડાની એ નામની એક જાત

**અડાબીડ** વિ. જબ્બર, ભારે મોટું, ભારે જબરું. (૨) ભરચક, ભરપૂર. (૩) (લા.) મોભાદાર

**અડાબીત** વિ. ઘણાં, સંખ્યાબંધ

**અડાબો** પું. [ફા. 'અરાવહ્'-તોપની ગાડી] ગાડી. (૨) (લા.) કુટુંબપરિવાર, ઘરખટલો

**અડામણિયો** પું. ખામી દૂર કરનારો પદાર્થ

**અડામી** સ્ત્રી. ભીંત સાથે જડેલી પાટિયાંની પડદી, પાટિયાંની ભીંત, ફળેતાળ

**અડા(-ડિ)યું** ન. પડવું પડવું સુકાઈ ગયેલું ગાય-ભેંસના છાણનું પોચકું, અડિયું છાણું. (૨) લખોટીની એક રમત

**અડાલ(-લ)જો** વિ., પું. અમદાવાદ નજીક આવેલા અડાલજ ગામનો રહીશ. (૨) મોઢવણિકની એક અવટંક અને એનો પુરુષ

**અડાલી** સ્ત્રી. લાકડાની કથરોટ, અડાળી

**અડાવવું** જુઓ 'અડવું'માં., પરંતુ અર્થ સર્વથા જુદા : ગપ મારવી, જૂઠું કહેવું. (૨) ઘણું ખાવું. (૩) ધમકાવવું, ઠપકો આપવો

**અડાશિ(-સિ)યાં** ન., બ.વ. જુઓ 'અટ્ઠાશિયાં.'

**અડાસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આડું' દ્વારા.] સંપર્ક, સ્પર્શ. (૨) સહાય, મદદ. (૩) પડછાયો, ઓળો. [**-સે આવવું** (-સ્યે-) (રૂ.પ્ર.) મદદે દોડી આવવું.]

**અડાળ** ન. [સં. अट्टाल] છાપરા ઉપરનો આગળનો ઢાળ, પડાળનો ઉપરનો ભાગ

**અડાળ-પડાળ** ન. [+ જુઓ 'પડાળ.'] મોભની બંને બાજુનો ઢાળ

**અડાળી** સ્ત્રી. [સં. अट्टालिका] મકાનના પહેલે માળે ઢાંકેલા છાપરાની આગળની ખુલ્લી નાની અગાસી, પડાળી. (૨) રકાબી-તાસક ઘાટની થાળી. [**૦ઢોકવી** (રૂ.પ્ર.) અડાળી કરવી.]

**અડાળી-પડાળી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પડાળી.'] મકાનના પહેલે માળે છાપરા કે મેડીવાળા ભાગની આગળ પાછળની અડાળી

**અડિય(-યે)લ** વિ. [જુઓ 'અડવું' -સ્પર્શ કરવો.] ઘૂસ્યા કે પ્રવેશ કર્યા પછી ધરાર ચીટકી પડનારું. (૨) જિદ્દી. (૩) ઘુસણિયું. [**૦ટટ્ટુ** (રૂ.પ્ર.) માર મારવા છતાં ન ખસનારું. (૨) ભારે જિદ્દી, હઠીલું]

**અડિયું**[1] ન. [જુઓ 'અડી'.] સોનીનું એક ઓજાર

**અડિયું**[2] જુઓ 'અડાયું'.

**અડિયેલ** જુઓ 'અડિયલ'.

**અડિયો** પું. એ નામનું ડોકનું એક ઘરેણું

**અડિયો-દડિયો** પું. એ નામની એક રમત, દડીનો ઘોડો, ધમાલ-ગોટો, દમ-ગોટીલો. (૨) [ગ્રા.] આળ, આરોપ

**અડિં(-ડીં)ગ** વિ. જબરું, તોતિંગ

**અડિં(-ડીં)ગો** જુઓ 'અડંગો'.

**અડી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'અડવું[2]'.] (લા.) જિદ, હઠ, આગ્રહ

**અડી**[2] સ્ત્રી. સોના રૂપા વગેરે ધાતુઓનાં પતરાં ઉપર ઘાટ પાડવાનું ઓજાર, બીબું. (૨) કમાડનાં ચણિયારાં નીચે રાખવામાં આવતો ખાડાવાળો લોખંડનો ચોરસ ટુકડો. (૩) કુંભારના ચાક નીચેનો એવો લોખંડનો ચોરસ ટુકડો. (૪) ઘંટી કે ઘંટૂડાના પડની માંકડીમાં રાખવામાં આવતો લોખંડનો એવો ટુકડો. (૫) ચિચોડામાં સળ અને બૂટડીની નીચે બેસાડવામાં આવતો લોખંડનો ગોળાકાર ટુકડો. (૬) પોટાસ મૂકી અવાજ કરવા માટે વપરાતી લોખંડની ચાકી

**અડી-અડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અડવું'.[1]] એ નામની એક રમત, કાકડકંબો, ટોપી-દા

**અડી-ઓપટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અડી[1]' + સં. आपत्ति] કટોકટીનો સમય. (૨) મુશ્કેલીનો સમય. (૩) અડચણ, વિઘ્ન. (૪) ઋતુકાળના ત્રણ દિવસનો સમય

**અડી-કડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અડી[1]' -દ્વિર્ભાવ.] કટોકટીનો સમય. (૨) ગેડીદડાની રમતમાં થતી ધમાલ

**અડી-ખમ, અડી-ખંભ** (-ખમ્ભ) વિ. [+ સં. स्कम्भ- > પ્રા. खंभ થાંભલો] જરા પણ મચક આપે નહિ તેવું. (૨) મુશ્કેલીને પહોંચી વળે તેવું. (૩) શૂરવીર, બહાદૂર

**અડી-જડીને** ક્રિ. વિ. મંડ્યા-મચ્યા રહીને, ખંતથી

**અ-ડી(-ઢી)ઠ(-ઠ)** વિ. [સં. अ-दृष्ट- > પ્રા. अ-दिट्ठ] ન દેખાય તેવું, અદૃશ્ય, (૨) નામનિશાન વિનાનું, નિર્મૂળ, નિર્વંશ. (૩) ન. (લા.) નખોદ, નિર્વંશતા

**અડી-ડોક** સ્ત્રી. એક રમત, મોઈદંડાની રમત

**અડી-દડી** સ્ત્રી. એ નામની એક રમત, દમગોટીલો, ઓડિયો-દડિયો

**અડી-દંડ** (-દણ્ડ) વિ. [જુઓ 'અડી[1]' + સં.] પાછું ન ફરે તેવું. (૨) ન. પાછું ન ફરે તેવું બાણ

**અડી-ભીડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અડી[1]' + ભીડ + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] કટોકટીનો સમય, તંગીનો સમય, અણીનો સમય

**અડીમ-ધડીમ** વિ. [ગ્રા.] પૂંજીવાળું, શાહુકાર

**અડી-વંચો** (-વઞ્-ચો) પું. એ નામની રમત, એરંડો

**અડી-વેળા** સ્ત્રી. [જુઓ 'અડી[1]' + સં. वेला] અણીનો-કટોકટીનો સમય

**અડીંગ** જુઓ 'અડિંગ.'

**અડીંગો** જુઓ 'અડિંગો'.

**અ-ડી(-ઢી)ટ** [+ જુઓ 'ડીટું'.] ડીટિયા વિનાનું, ડીટા વગરનું

**અડુ** ન. અરડૂસાનું ઝાડ

**અડુક** વિ. [રવા.] (લા.) ઘણું મોટું (મેઘગર્જનાના અવાજની લાક્ષણિકતાએ નીપજેલો શબ્દ)

**અડુ(-ડે)ડાટ** પું. [રવા.] દોટવાળા ધસારાનો અવાજ. (૨) ધસારાવાળી દોટ. (૩) વિ. (ગ્રા.) ઘણું મોટું

**અડુડુડુ** ક્રિ.વિ. [રવા.] અડુડાટ કરતી રીતે, ધસારાબંધ

**અડૂક-દડૂક** વિ. [રવા.] એકમાંથી બીજામાં અને બીજામાંથી પહેલામાં આવવા જવાનું કરતું, બંને પક્ષોમાં આવજા કરતું

**અડૂકિયાં-દડૂકિયાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'અડૂકિયું-દડૂકિયું'.] એ નામની એક રમત

**અડૂકિયું-દડૂકિયું** વિ. [+ બંનેને ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] અડૂક દડૂક. (૨) (લા.) આઘાપાછી કરનારું

**અડે-કડે** ક્રિ. વિ. મૂળ કિંમતે, સરભર ભાવે. (૨) (લા.) લગોલગ
**અડે-ખડે** ક્રિ. વિ. ['અડ્યે-ખડ્યે,' સતિસપ્તમીનો પ્રયોગ] કોઈ વાર, ભાગ્યેજ, જવલ્લેજ
**અડેઠાટ** જુઓ 'અડુડાટ.'
**અડેલું** વિ. ડોલતું
**અડો**[1] (અ:ડો) પું. ઊંટડો, હડો
**અડો**[2] પું. અડ્ડો, ધામો
**અડોઅડ** (-ડ્ય) ક્રિ.વિ. [+જુઓ 'અડવું[1]',-દ્વિર્ભાવ.] તદ્દન અડીને આવ્યું હોય એમ, લગોલગ, જોડાજોડ
**અ-ડોલ** વિ. [+જુઓ 'ડોલવું'.] ડોલે નહિ તેવું, સ્થિર. (૨) દૃઢ. (૩) (લા.) દિઙ્મૂઢ, સ્તબ્ધ
**અડોલું** વિ. અડવું, શણગાર વગરનું
**અડોલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અડોલું'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ટેકો, આધાર, ટેકણ. (૨) અછોડો-રાશ-નેતરું વગેરે હાથમાંથી ખસી ન જાય માટે છેડે બાંધવામાં આવતી ડેસી, ગળોટ, માંકડી
**અડોલું** ન. માંકડી, ગળોટ, અડોલી
**અડોશ-પડોશ, અડોશી-પાડોશી** જુઓ 'આડોશ-પાડોશ'.
**અ-ડોળ** વિ. [+જુઓ 'ડોળ.'] ઘાટઘૂટ વિનાનું, બેડોળ, કદરૂપું. (૨) અવ્યવસ્થિત, વ્યવસ્થા વિનાનું. (૩) સ્થિર, દૃઢ, અડગ, અડોલ [(૨) ઘાટ વિનાનો ઈંટાળો
**અડોળ-કાટલું** ન. [+'કાટલું'-તોલું.] (લા.) ઘાટ વગરનો પથરો.
**અડ્ડો**[1] પું. [મરા., હિં. अड्डा] એકઠાં મળી કે એકઠાં થઈ પડી રહેવાની જગ્યા. (૨) એવી વાહન વગેરેની જગ્યા, મથક. (૩) (લા.) વ્યાપક અસર, પ્રભાવ [૦જમાવવો, ૦ના(-નાં)ખવો, ૦લગાવવો (રૂ.પ્ર.) ધામા નાખી પડી રહેવું]
**અડ્ડો**[2] પું. [જુઓ 'આડું.'] પક્ષીને બેસવા માટે પાંજરામાં રખાતી આડી દાંડી. (૨) જમીનમાં ખોડેલા બે વાંસ ઉપર આડો મૂકેલો વાંસ. (૩) ભરતકામ માટે વપરાતી માંચી. (૪) રેંટને ઊંધો ફરતો અટકાવવા એમાં લગાવવામાં આવતો ખાટીકો. (૫) સોના ચાંદીના તાર લાંબા કરવા વપરાતું એક સાધન
**અડ્યું** વિ. [જુઓ 'અડવું'+ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] કર્યા વિનાનું, પડી રહેલું. (૨) જરૂરનું, અગત્યનું. [૦ રહેવું (-રે:વું) (રૂ.પ્ર.) [જુઓ 'અડ[2]'માં] અટકી પડવું ૦ રાખવું (રૂ.પ્ર.) અટકાવી રાખવું]
**અડ્યું-ખડ્યું** વિ. [+જુઓ 'ખડવું'+બંનેને ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ખૂણે ખાંચરે પડી રહેલું. (૨) ભાંગ્યુંતૂટ્યું, ભાંગીને વિખાઈ ગયેલું. (૩) ક્રિ.વિ. ભાગ્યેજ, જવલ્લેજ [ભૂ.કૃ.] ક્રોધે ભરાયેલું
**અડ્યું-ચડ(-ઢ)યું** વિ. [+જુઓ 'ચડ(-ઢ)વું'+બંનેને ગુ.'યું'
**અ-ઢંક** વિ. [+જુઓ 'ઢાંકવું'.] ઢાંક્યા વિનાનું, ખુલ્લું. (૨) (લા.) નિંદા ભરેલું, વાંકું [પક્કું, હોશિયાર
**અઢણ** વિ. ખૂબ, પુષ્કળ. (૨) સારું, સરસ. (૩) (લા.)
**અઢવાણ** જુઓ 'અડવાણું'.
**અ-ઢળ** વિ. [+જુઓ 'ઢળવું'.] ઢળે નહિ તેવું. (૨) સ્થિર, દૃઢ. (૩.) (લા.) હંમેશનું, નિત્ય, સ્થાયી
**અઢળક** વિ. પુષ્કળ, અપાર, બેશુમાર. [૦ઢળવું (રૂ.પ્ર.) ઘણી કૃપા કરવી, ફિદા ફિદા થવું. (૨) અપાર સંપત્તિ આપવી]
**અઢળક-પદ** ન. [+સં.] મોક્ષપદ, મુક્તિ
**અઢંઢ** (અઢણ્ઢ) વિ. ગંદું
**અઢંઢ-તા** (-ઢણ્ઢ-) સ્ત્રી. [+સં., ત.પ્ર.] ગંદકી

**અઢાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આઢવું' ઘાસ ચરવું, +ગુ. 'આઈ' કૃ.પ્ર.] ઢોર ચરાવવાનું મહેનતાણું, ચરાઈ, વરત
**અઢાઢ(-વ)વું** જુઓ 'આઢવું'માં. ['અઢાઈ.'
**અઢામણ** ન. [જુઓ 'આઢવું'+ગુ. 'આમણ' કૃ.પ્ર.] જુઓ
**અઢાર** વિ. [સં. अष्टादश->પ્રા. अट्ठारस, अट्ठारह, अट्ठार] વીસમાં બે ઓછા [૦ખાંડી (રૂ. પ્ર.) અપાર, ઘણું. ૦ગાઉનું છેટું (રૂ. પ્ર.) ઘણું લાંબું અંતર. ૦ઘંટીનો આટો ખાધેલું (રૂ. પ્ર.) ખૂબ પહોંચેલું, રીઢું, પાકું અનુભવી. ૦બાણુ (રૂ. પ્ર.) લુચ્ચાઓની ટોળી. ૦ભાર વનસ્પતિ (રૂ. પ્ર.) બધી જાતની વનસ્પતિ. ૦આલમ, -રે આલમ, ૦વર્ણ, -રે વર્ણ (રૂ. પ્ર.) બધા વર્ણો કે જાતિઓ. ૦વસા, ૦વીસા, (રૂ. પ્ર.) ઘણું, અત્યંત. ૦વાંકાં, -રે વાંકાં (રૂ. પ્ર.) બધી જ રીતે બેડોળ. -રે શુઢદી (રૂ. પ્ર.) લખોટીની રમતમાં આઠમી વખત આંટતી વેળાએ બોલાતો શબ્દ. -રે હબૂબ (રૂ. પ્ર.) [+અર. હબૂબ (?)] બધા હક્ક]
**અઢાર-કસી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અઢાર'+'કસ[2]'+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] (લા.) લૂગડાંની એ નામની એક વેતરણ
**અઢાર-કાંકરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અઢાર'+'કાંકરી'.] અઢાર કાંકરીઓની રમાતી એક રમત
**અઢારાં** ન.,બ.વ. [જુઓ 'અઢાર, +ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] ૧૮×૧ થી ૧૮×૧૦ સુધીનો પાડો કે ઘડિયો
**અઢારિયું** વિ., ન. [જુઓ 'અઢાર'+ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અઢાર હાથ લાંબું પથ્થરનું બેલું
**અઢાવ(-ઢ)વું** જુઓ 'આઢવું'માં.
**અઢાવું** જુઓ 'આઢવું'માં. [ખર્ચપત્ર
**અઢાવો** પું. આખા વર્ષના હિસાબનું તારણ, સરવૈયું, જમા-
**અઢિયા** સ્ત્રી. છાબડા ઘાટનું લોખંડનું વાસણ
**અઢિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'અઢિયું.'] ૧×૨॥ થી ૧૦૦×૨॥ સુધીના પાડા કે ઘડિયા
**અઢિયું** વિ., ન. [જુઓ 'અઢી'+ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અઢીની સંખ્યા. (૨) અઢી કોરીનો જૂનો સિક્કો
**અઢી** વિ. [સં. अर्ध-तृतीय- > પ્રા. अड्ढाइय-] ત્રણમાંથી અડધું ઓછું, બે વત્તા અડધું [૦પગું (રૂ. પ્ર.) બહુ રખડતું, રઝળુ. ૦પાયું (રૂ. પ્ર.) અક્કલ વગરનું, મૂર્ખ. (૨) અસ્થિર મગજવાળું]
**અઢીકો** પું. [જુઓ 'અઢી'+ગુ. 'કું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] અઢી પૈસાનો જૂનો સિક્કો, ઢબ્બુ
**અઢી દ્વીપ** પું. [+સં.] જંબૂદ્વીપ-ધાતકીખંડ દ્વીપ એ બે આખા અને પુષ્કર દ્વીપનો અડધો ભાગ મળી થતા વિસ્તારનો દ્વીપસમૂહ. (જૈન.)
**અઢી-માસી** સ્ત્રી. [+સં. मास+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અઢી મહિના સુધી જેની સુગંધ રહેવાનું મનાય છે તેવો એક ફૂલ-છોડ
**અઢી-વટો** પું. [+સં. °वट्टक- > પ્રા. °वट्टअ-] બે પાટ બાજુએ અને ત્રીજા અડધા પાટના ઊભા બે ચીરા કરી સાંધ્યા પછી એ પટો બે પાટની વચ્ચે સાંધી કરવામાં આવતો ઓઢો
**અઢી-વંચો** પું. [+'વાંચવું'+ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] (લા.) એ નામની એક રમત, એરંડો [કાટલું-તોલું
**અઢી-શેરી** સ્ત્રી. ['+શેર'+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અઢી શેર વજનનું

**અઢીંગ** વિ., ક્રિ.વિ. બહુ જ, ઘણું
**અઢેલવું** અ.ક્રિ. ટેકો લઈ બેસવું કે ઊભા રહેવું. (૨) સ.ક્રિ. ધકેલવું, જોરથી ખસેડવું. **અઢેલાવું** ભાવે., કર્મણિ., ક્રિ. **અઢેલાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**અઢેલાવવું, અઢેલાવું** જુઓ 'અઢેલવું'માં.
**અઢેલી** સ્ત્રી. હળની પાટીમાં રહેતી લાકડાની માંકડી-ઠેસી
**અઢૈયાં** જુઓ 'અઢિયાં.' [માત્રામેળ છંદ
**અઢૈયો** પું. [જૂ. ગુ.] ફાગુકાવ્ય પ્રકારમાં આવતો એક
**અણ-** પૂર્વ. [સં. अन् સ્વરાદિ શબ્દોને લાગતા પૂર્વગ ઉપરથી ગુ. 'અણ' વ્યંજનાદિ શબ્દોમાં પણ વપરાય છે.] નહિ
**અણ-અધિકાર** પું. [+સં.] અનધિકાર, સત્તા કે લાયકાતનો અભાવ
**અણ-અધિકારી** વિ. [+સં., પું.] અનધિકારી, અપાત્ર
**અણ-આથમી, -મ્યું** વિ. [+ સં. अस्तमित- > પ્રા. अत्थमिअ-] આથમ્યા પહેલાનું. (૨) **-મ્યું** ન. સૂર્યાસ્ત થયા પૂર્વેનું સાંજનું ભોજન. (જૈન.)
**અણ-આદર્યું** વિ. [+જુઓ 'આદરવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] શરૂઆત કર્યા વિનાનું [વિનાનું
**અણ-આપ્યું** વિ. [જુઓ 'આપવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] આપ્યા
**અણ-આવડ(-ડત)** (-ડય,-ડત્ય) સ્ત્રી. [+'આવડવું' + ગુ. 'અત' કૃ.પ્ર.] કામ કરવાની જાણકારીનો અભાવ. (૨) (લા.) મૂર્ખાઈ, બેવકૂફી [નિવેડો નથી લાવી શકાયો તેવું
**અણ-ઉકેલાયું** વિ. [+'ઉકેલાવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] જેનો
**અણ-ઉતાર** વિ. [+જુઓ 'ઉતાર'.] (મુખ્યત્વે તાવ વગેરેનું) સતત જારી રહેવું જેમાં છે તેવું
**અણ-ઉદાર** વિ. [+સં.] જેમાં ઉદારતા નથી તેવું, સખી દિલ ન હોય તેવું. (૨) લોભિયું, કૃપણ, કંજૂસ
**અણ-ઊકલ્યું** વિ. [જુઓ 'ઊકલવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.) જુઓ 'અણ-ઉકેલાયું.' [(૨) સ્ત્રી. અખૂટપણું
**અણ-ઊણ** વિ. [+સં. ऊन > પ્રા. ऊण] અખૂટ, પુષ્કળ.
**અણક** (-ક્ય) સ્ત્રી. [દે.પ્રા. अणक्ख; જુઓ 'અણખ'.] રોષ, ગુસ્સો, ક્રોધ. (૨) ઈર્ષ્યા, દ્વેષ. (૩) દુઃખ, પીડા. (૪) વગોવણી, નિંદા. (૫) હરકત, અડચણ. (૬) વિ. તુચ્છ, હલકું, અધમ. (૭) નાનું. (૮) બેડોળ, કઢંગું
**અણ-કથ** વિ. [+સં. कथ्] જેનું વર્ણન કરવામાં ન આવ્યું હોય તેવું. (૨) વર્ણન ન કરવા જેવું, અકથ્ય
**અણ-કમાઉ** વિ. [+જુઓ 'કમાઉ'.] કમાણી-અર્થપ્રાપ્તિ ન કરતું હોય તેવું [કલ્પેલું, નહિ ધારેલું, અચિંતિત
**અણ-કલ્પ્યું** વિ. [જુઓ 'કલ્પવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] નહિ
**અણ-કસબી** વિ. [+જુઓ 'કસબી'.] કસબ ન જાણનારું
**અણક-ઝણક** (અણકય-ઝણકય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અણક', -દ્વિર્ભાવ] દખલગીરી, પગપેસારો
**અણકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અણક' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] અણચ, અણચી, અંચઈ, રમતમાં કરવામાં આવતા વાંધા-વચકા
**અણ-કીધું¹** વિ. [+જુઓ 'કીધું¹'. ભૂ.કૃ.] ન કહેલું, કહ્યા વિનાનું [વિનાનું
**અણ-કીધું²** વિ. [+જુઓ 'કીધું²'. ભૂ.કૃ.] ન કરેલું, કર્યા
**અણકું** વિ. ખાલી, વિનાનું
**અણકું-છાણકું** ન. [જુઓ 'છાણકું'નો દ્વિર્ભાવ.] છણકો. (૨) ક્રોધ, ગુસ્સો. (૩) મહેણાં-ટોણાં
**અણકૂ(-કો)ટ** પું. [સં. अन्न-कूट] હિંદુ કાર્તિકી બેસતા વર્ષના દિવસે ખાસ કરી વૈષ્ણવોનાં મંદિરોમાં પ્રભુને ધરાવવામાં આવતી અનેક પ્રકારની વાનીઓનો સમૂહ. (૨) એ ઉત્સવ
**અણ-કેળવાયેલું** વિ. [+જુઓ 'કેળવાવું' + ગુ. 'એલું' બી. ભૂ.કૃ.] જેને કેળવણી મળી નથી તેવું, અશિક્ષિત, અભણ. (૨) (લા.) બિન-આવડતવાળું
**અણકો** પું. [રવા.] ક્રોધ, ગુસ્સો. (૨) [ગ્રા.] મશ્કરી, મજાક
**અણકો-ઝણકો** પું. [જુઓ 'અણકો'નો દ્વિર્ભાવ.] ક્રોધ. (૨) વાંધોવચકો
**અણકો-રણકો** પું. [+જુઓ 'રણકો'] તકરાર, બોલાચાલી
**અણકોટ** જુઓ 'અણકૂટ.' [(૨) અદેખાઈ, ઈર્ષ્યા
**અણખ** (-ખ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. अणक्ख, જુઓ 'અણક.'] ગુસ્સો.
**અણખત, -તી** (-ત) (-ત્ય,-ક્ય) સ્ત્રી. અદેખાઈ, ઈર્ષ્યા. (૨) નિંદા, ખોદણી. (૩) કંટાળો. (૪) અડચણ, હરકત
**અણ-ખપતું** વિ. [+'ખપવું' + ગુ. 'તું' વર્ત.કૃ.] વાપરવામાં કામ ન લાગે તેવું. (૨) ન સ્વીકારવા જેવું
**અણ-ખપિયું** વિ. [+ગુ. 'ખપ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ખપ વગરનું, બિન-ઉપયોગી
**અણખલ** (-લ્ય) જુઓ 'અણખત.' [ખાઈ, ઈર્ષ્યા
**અણખાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'અણખ' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] અદે-
**અણખાવવું, અણખાવાવું** જુઓ 'અણખાવું'માં.
**અણખાવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'અણખ' -ના. ધા.] ગુસ્સે થવું. (૨) અદેખાઈને પાત્ર બનવું. (૩) બીજા તરફ અદેખાઈનો ભાવ બતાવવો. **અણખાવાવું** ભાવે., ક્રિ. **અણખાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [ગુસ્સો. (૨) ઈર્ષ્યા, અદેખાઈ
**અણખી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અણખ' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]
**અણખીલું** વિ. [જુઓ 'અણખ' + ગુ. 'ઈલું' ત.પ્ર.] અણખવાળું, ઈર્ષાળુ
**અણ-ખીલ્યું** વિ. [+'ખીલવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ન ખીલેલું, અવિકસિત. (૨) નહિ સીવેલું, ટાંકા વગરનું
**અણ-ખૂટ્યું** વિ. [+'ખૂટવું' ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] નહિ ખૂટેલું
**અણ-ખેડ્યું** વિ. [+ખેડવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ખેડેલું, વણ-ખેડાયેલું [બેપરવાઈ
**અણ-ખેવના** સ્ત્રી. [+જુઓ 'ખેવના.'] ગરજનો અભાવ,
**અણ-ગણ(-ણ્યું)** વિ. [+'ગણવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] અગણિત, અસંખ્ય, અપાર
**અણ-ગમતું** વિ. [+ 'ગમવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] પસંદ પડતું ન હોય તેવું, નાપસંદ, અપ્રિય [કંટાળો, બેચેની
**અણ-ગમો** પું. [+જુઓ 'ગમો'.] નાપસંદગી, અરુચિ. (૨)
**અણગ(-ગો)ઠ** પું. સ્ત્રીઓનું એક વ્રત, અણગોઠ. (૨) વન-ભોજન, ઉજાણી [વિનાનું
**અણ-ગળ (-ળ્યું)** વિ. [+'ગળવું' +ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ગાળ્યા
**અણગાર, -રિક** વિ. [સં. अन्-अगार,-रिक] ઘરબાર વિનાનું. (૨) રખડતું. (૩) પું. સાધુ-સંન્યાસી
**અણ-ગાળ** ક્રિ.વિ. [સં. अ.-कालम्- સં. काल > પ્રા. °गाल] ઓચિંતુ, કમોસમનું

**અણ-ગૂંથ્યું** વિ. [+'ગૂંથવું + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ન ગૂંથેલું. (૨) નહિ દાખલ કરેલું

**અણગોઠ(૦ક, ખ૦)** પું. [જુઓ 'અણગઠ'.]

**અણ-ગોખ્યું** વિ. [+'ગોખવું + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ન ગોખેલું, અભ્યાસનું યાદ કરવા મહેનત ન લીધેલી હોય તેવું. (૨) પોતાની મેળે આવડી જાય તેવું.

**અણગોઠ** જુઓ 'અણગઠ.'

**અણ-ઘટ** વિ., ક્રિ.વિ. [+સં. घट्], **૦તું** વિ. [+જુઓ 'ઘટવું' + ગુ. 'તું' વર્ત.કૃ.] ઘટે-યોગ્ય લાગે નહિ તેવું, અજુગતું, અણછાજતું

**અણ-ઘડ** વિ. [+જુઓ 'ઘડવું'.] ઘડાયા વગરનું. (૨) ઘાટ-આકાર વિનાનું. (૩) (લા.) શિક્ષણ નહિ પામેલું, અશિક્ષિત. (૪) ધડા વિનાનું, અવ્યવસ્થિત મનનું [વાંધોવચકો, કચ

**અણચ** (-ચ્ય) સ્ત્રી. અંચઈ, અણચી, અણચાઈ, ગૂઈ, રમતમાં

**અણ-ચણિયું, અણ-ચણ્યું** વિ. [+'ચણવું' + ગુ. 'ઇયું'–'યું' ભૂ. કૃ.] ચણ્યા વિનાનું

**અણ-ચવ્યું** વિ. [+સં. चर्वित > પ્રા. चब्विअ-] ચાવ્યા વિનાનું (૨) ચાખ્યા વિનાનું. (૩) નહિ કહેલું, અવર્ણિત, અકથ્ય, અવર્ણનીય [જુઓ 'અણચી'.

**અણચાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'અણચ' + ગુ. 'આઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**અણ-ચાખ્યું** વિ. [+જુઓ 'ચાખવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ન ચાખેલું. (૨) (લા.) ન ભોગવેલું

**અણ-ચાલતે** ક્રિ. વિ. [+'ચાલવું+ગુ. 'તું' વ. કૃ.,+'એ' સા. વિ., પ્ર.] ન છૂટકે, નિરુપાયે [નારું, ગૂઈ કરનારું

**અણચિયું** વિ. [જુઓ 'અણચ'+ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કચ કર-

**અણ-ચિંતવ્યું, અણ-ચિંત્યું** વિ. [+'ચિંતવવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] અણધાર્યું, ઓચિંતું [જુઓ 'અણચ.'

**અણચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અણચ' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**અણચી-મણચી** સ્ત્રી. એ નામનું એક ઘાસ

**અણ-ચૂક્યું** વિ. [+ જુઓ 'ચૂકવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] નહિ ચૂકેલું, નહિ ભૂલેલું. (૨) ક્રિ. વિ. અચૂક, જરૂર

**અણ-ચેત્યું** વિ. [+ જુઓ 'ચેતવું + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ચેત્યું ન હોય તેવું, અસાવધ. (૨) સળગ્યું ન હોય તેવું, પેટયું ન હોય તેવું (અગ્નિ વગેરે)

**અણછ(-છી)** [સં. अनिच्छा- > પ્રા. अणिच्छा] નામરજી, નાખુશી. (૨) અણગમો, કંટાળો. (૩) (લા.) ખો, ટેવ

**અણ-છડ** વિ. [+જુઓ, 'છડવું'.] છડીને ફોતરી ન કાઢી હોય તેવું

**અણ-છતું** [1] વિ. [+ જુઓ 'છતું.'] પ્રગટ નહિ તેવું, છાનું, ગુપ્ત.

**અણછતું** વિ. [જુઓ 'અણછ',- ના. ધા. + ગુ. 'તું' વર્ત.કૃ.] નહિ ધારેલું. (૩) અણમાનીતું

**અણ-છાજતું** વિ. [ + જુઓ 'છાજવું' + ગુ. 'તું' વર્ત.કૃ.] છાજે નહિ—યોગ્ય લાગે નહિ તેવું, અઘટિત. (૨) શરમ-જનક, 'ડિસ્ગ્રેઇસફુલ'

**અણછિયું** ન. [સં. अनिच्छितक- > પ્રા. अणिच्छिअअ-] (લા.) છણકો, ગુસ્સાનો બોલ. (૨) ધિક્કાર, તુચ્છકાર (૩) વિ. અણછી કરનાર

**અણછી** જુઓ 'અણછ.' [અસંતુષ્ટ, અતૃપ્ત

**અણ-છીપ્યું** વિ. [ + જુઓ 'છીપવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] (લા.)

**અણ-છૂટકો** પું. [ + જુઓ 'છૂટકો'.] છૂટકાનો અભાવ, અનિવાર્યતા

**અણ-છૂપું** વિ. [ + જુઓ 'છૂપું'.] પ્રગટ, ખુલ્લું, જાહેર

**અણછો** પું. [સં. अनु-च्छाया સ્ત્રી.] પડછાયો, ઓળો. (૨) (લા.) નુકસાન કરે તેવો છાંયડો, વણછો

**અણછો-વણછો** પું. [ + સં. वनच्छा-या સ્ત્રી.] મોલને હાનિ કરનારો છાંયડો

**અણ-જાણ** વિ. [+ જુઓ 'જાણવું'.] અજ્ઞાન, બિનવાકેફ, બિન-માહિતગાર. (૨) (લા.) મૂર્ખ, નાદાન

**અ-જુગતું** વિ. [ + સં. युक्त] અ-જુગતું, અયોગ્ય

**અણ-જોખ** (-ખ્યું) વિ. [ + જુઓ જોખવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] જોખ્યા-તોળ્યા વગરનું. (૨) (લા.) અવિચારિત

**અણ-જોખમી** વિ. [ + જુઓ 'જોખમી.'] જેમાં જોખમ ન હોય તેવું, બિનજોખમી, આફતની ધાસ્તી વિનાનું

**અણ-જોયું** વિ. [+ જુઓ 'જોવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] જોયા વિનાનું. (૨) ખ્યાલ બહારનું

**અણ-ઝીલ્યું** વિ. [ + જુઓ 'ઝીલવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] અધ્ધરથી લીધા વિનાનું. (૨) ગ્રહણ કર્યા વિનાનું, અગૃહીત

**અણ-ટેવાયેલું** વિ. [+જુઓ 'ટેવાવું'+ગુ. 'એલું' બી.ભૂ.કૃ.] જેને આદત – ટેવ નથી તેવું, મહાવરા વિનાનું, નવુંસવું

**અણ-ટોક** વિ. [+જુઓ 'ટોકવું.'] જેને ટોકવું ન પડવું હોય તેવું. (૨) ક્રિ.વિ. ટોકયા વિના [થોડું સ્થાન

**અણ-ઠામ** પું. [સં. अणु-स्थाम , ન.] લેશમાત્ર જગ્યા, થોડામાં

**અણ-ડગ(-ગ્યું)** વિ. [+જુઓ 'ડગવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ન ડગેલું, અડગ, સ્થિર, અચળ

**અણતા** સ્ત્રી. [સં. ऊनता] ઊણપ, ઓછપ. (૨) ખામી, ખોટ

**અણ-તેડ્યું** વિ. [+'જુઓ તેડવું'+ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] (લા.) બોલાવ્યા વિના આવેલું, વણતેડ્યું, વણનોતર્યું

**અણ-તોળ્યું** વિ. [+જુઓ 'તોળવું' + ગુ.યું ભૂ.કૃ.] જેનું વજન કરવામાં આવ્યું નથી તેવું, અણજોખ્યું

**અણ-દબ** વિ. [+જુઓ 'દબવું'.] દબાય નહિ તેવું

**અણ-દાખવ્યું** વિ. [+જુઓ 'દાખવવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] નહિ બતાવેલું, અપ્રગટ. (૨) સમઝાવ્યા વિનાનું

**અણ-દાતા** વિ. [+સં.] કંજૂસ, કૃપણ

**અણ-દીઠ(-ઠું)** વિ. [+સં. दृष्ट- > પ્રા. दिट्ठ -] ન જોયેલું, છાનું

**અણ-દીધ(-ધું)** વિ. [+સં. दत्त > પ્રા. दिन्न દ્વારા] દીધા-આપ્યા વિનાનું, અદત્ત [જોયેલું, અણદીઠું

**અણ-દેખ્યું** વિ. [+જુઓ 'દેખવું'+ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ન

**અણદો** પું. એ નામની એક જાતની રમત, એરંડો

**અણ-દોહ્યું** વિ. [ + 'દોહવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ન દોહેલું, દોહ્યા વિનાનું. (૨) (લા.) અટકી પડેલું

**અણ-ધસ્યું** વિ. [ + જુઓ 'ધસવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] નહિ ધસેલું, જોરથી આગળ નહિ વધેલું [દેવાદાર

**અણ-ધારક** વિ. [સં. ऋण- > પ્રા. अण + સં.] કરજદાર,

**અણ-ધાર્યું** વિ. [ + જુઓ 'ધારવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] નહિ ધારવામાં આવેલું, અણચિંતવ્યું, આકસ્મિક

**અણ-ધોયું** વિ. [ + જુઓ 'ધોવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ધોયા વિનાનું, ન ધોયેલું, કોરું

**અણુનગ** વિ. [પ્રા., સં. अनर्गल] ઘણું ઝાઝું, પુષ્કળ

**અણ-નમ(-મ્યું)** વિ. [+જુઓ 'નમવું'+ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] કોઈને નહિ નમનારું. (૨) (લા.) ટેકીલું

**અણ-નાથ્યું** વિ. [+જુઓ 'નાથવું'+ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] નાથ્યા વિનાનું. (૨) (લા.) અભ્યાસ કર્યો નથી તેવું. (૩) બેકાબૂ

**અણ-નામી** વિ. [+જુઓ 'નામ'+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] જેનું નામ નથી — જે અનાખ્યેય — અનિર્વચનીય છે તેવું (બ્રહ્મ)

**અણ-નીઠ(-ઠું)** વિ. [+જુઓ 'નીઠવું' અંત લાવવો. સં. નિ-ष्ठा] ખૂટે નહિ તેવું – તેટલું, પાર વિનાનું

**અણપ** વિ. [સં. अन्-अप्] પાણી વિનાનું, પાણીની અછતવાળું

**અણ-પંખ** વિ. [+સં. पक्ष > પ્રા. पक्ख] પાંખ વિનાનું. (૨) પક્ષ-વગવસીલા વિનાનું

**અણ-પઢ** વિ. [હિં. अन-पढ़] અભણ, નિરક્ષર, અશિક્ષિત

**અણ-પતીજ** સ્ત્રી. [+જુઓ 'પતીજ.'] વિશ્વાસ–ભરોસાનો અભાવ, અપ્રતીતિ, અવિશ્વાસ

**અણ-પ(-પા)રખ્યું** વિ. [+જુઓ 'પ(-પા)રખવું'+ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] પારખવામાં નથી આવ્યું તેવું, અપરીક્ષિત. (૨) જેના વિશે કોઈ પણ જાતની માહિતી મેળવવામાં નથી આવી તેવું

**અણ-પલોટ(-ટ્યું)** વિ. [+જુઓ 'પલોટવું'+ગુ. 'યું'] પલોટવામાં ન આવેલું, અસંસ્કારી. (૨) બિન-વાકેફ, અનુભવ વિનાનું

**અણ-પાથર્યું** વિ. [+'પાથરવું'+ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] જ્યાં કશું પાથરવામાં નથી આવ્યું તેવું. (૨) ફેલાવવામાં ન આવેલું

**અણ-પારખ્યું** વિ. [+જુઓ, 'પારખવું'+ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] જુઓ 'અણ-પરખ્યું'.

**અણ-પૂગ્યું** વિ. [+જુઓ 'પૂગવું+ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] નહિ પહોંચેલું

**અણ-પૂછ્યું** વિ. [+જુઓ 'પૂછવું'+ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] વણપૂછેલું

**અણ-પૂજ્યું** વિ. [+જુઓ 'પૂજવું'+ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] નહિ પૂજેલું, વણપૂજેલું, અપૂજ્ય

**અણ-પૂર્યું** વિ. [+જુઓ 'પૂરવું'+ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] નહિ પૂરેલું, અપૂર્ણ. (૨) ફળીભૂત નહિ થયેલું

**અણ-પેખ્યું** વિ. [+જુઓ 'પેખવું'+ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ન જોયેલું, જોયા-જાણ્યા વિનાનું

**અણ-પેસાડ્યું** વિ. [+જુઓ પેસાડવું+ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] નહિ દાખલ કરેલું

**અણ-પોખ્યું** વિ. [+જુઓ 'પોખવું'+ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] નહિ પોખેલું

**અણ-પ્રસાદી** વિ. [+જુઓ સં. प्रसाद+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ભગવાનને ન ધરવામાં આવેલું, અસમર્પિત

**અણ-પ્રીછાણું** વિ. [+જુઓ 'પ્રીછવું'+ગુ. 'આણું' ક્રિયાવાચક કૃ. પ્ર.] ન ઓળખી શકાય તેવું

**અણ-પ્રીછ્યું** વિ. [+જુઓ 'પ્રીછવું'+ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] જેને ઓળખવામાં આવ્યું ન હોય તેવું, અજાણ્યું

**અણ-ફાલ્યું** વિ. [+જુઓ 'ફાલવું'+ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] વિકસ્યું ન હોય તેવું, પલ્લવિત ન થયું હોય તેવું. (૨) થોડાં જથ્થાવાળું. (૩) (લા.) સાધારણ સ્થિતિનું

**અણ-ફાવતું** વિ. [+જુઓ 'ફાવવું'+ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] ફાવતું-માફક ન આવતું હોય તેવું, અનનુકૂળ

**અણ-ફોલ(-લ્યું)** વિ. [+જુઓ 'ફોલવું'+ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] નહિ ફોલેલું, છોડાં કાઢ્યા વિનાનું

**અણ-બનતી** સ્ત્રી., **અણ-બનાવ** પું. [+જુઓ 'બનવું' +ગુ. 'તું' વર્ત.કૃ.+'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય; જુઓ 'બનાવ.'] બનાવ, મેળનો અભાવ, વિરોધ. (૨) કજિયો, કંકાસ

**અણ-બુદ્ધ, અણ-બૂધ** વિ. [+સં. बुद्धि] બુદ્ધિ વિનાનું

**અણ-બૂડ(-ડ્યું)** વિ. [+જુઓ 'બૂડવું'+ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] બૂડે નહિ તેવું. (૨) અડધું તરતું જાય તેવું, તરતું

**અણ-બેસતી** સ્ત્રી. [+જુઓ 'બેસવું' ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ. 'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય] અણબનાવ

**અણ-બોટ(-ટેલું, -ટ્યું)** વિ. [+જુઓ 'બોટવું'+ગુ. 'એલું' બી. ભૂ.કૃ., 'યું' ભૂ. કૃ.] બોટવું ન હોય તેવું, અજીઠું ન કરેલું. (૨) ચાખ્યા વિનાનું

**અણ-બોડ્યું** વિ. [+જુઓ 'બોડવું'+ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] માથું મૂંડાવ્યું ન હોય તેવું. (૨) (લા.) નુકસાનીમાં ન ઉતારવામાં આવેલું

**અણ-બોલ** વિ. [+જુઓ 'બોલવું.'] અબોલ, (૨) ઓછાબોલું

**અણ-બોલ્યું** વિ. [+'બોલવું'. +ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] બોલ્યા વિનાનું (પ્રે. °બોલાવ્યું વિ. ન બોલાવવામાં આવેલું.)

**અણભરૂ(-રો,-રોં)સો** પું. [+જુઓ 'ભરૂંસો.'] અવિશ્વાસ

**અણ-ભંગ** (-ભઙ્ગ) વિ. [+સં.] અભંગ, અખંડ, આખું. (૨) તૂટે નહિ તેવું

**અણ-ભાવતું** વિ. [+જુઓ 'ભાવવું'+ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] અણ-ગમતું. (૨) ક્રિ. વિ. ન છૂટકે, લાચારીથી

**અણ-ભે** (-ભે) વિ. [+સં. भय] અભય, નિર્ભય

**અણ-ભોગવ્યું** વિ. [+જુઓ 'ભોગવવું'+ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] નહિ ભોગવેલું. (૨) સહન કર્યા વિનાનું

**અણ-મઠ્યું** વિ. [+સં. मृष्ट > પ્રા. मट्ठ+ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] (લા.) અણઘડ, આવડત વગરનું. (૨) નાખુશ, નારાજ. (૩) ક્રોધે ભરાયેલું

**અણમણું(-નું)** વિ. [સં. उन्मनस्] જેનું મન ઊંચું થયું છે – નારાજ થયું છે તેવું, નાખુશ. (૨) (લા.) બિમાર

**અણ-માગ્યું** વિ. [+જુઓ 'માગવું'+ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] માગ્યા વિનાનું, વણમાગ્યું

**અણ-માણ્યું**[1] વિ. [+ જુઓ 'માણવું'+ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] માણવા–ભોગવવામાં આવ્યું ન હોય તેવું

**અણ-માણું(-ણ્યું)**[2] જુઓ 'અણમણું.'

**અણ-માનીતું** વિ. [+જુઓ 'માનવું'નું જૂનું કર્મણિ વર્ત. કૃ.] માનીતું ન હોય તેવું, અળખામણું, દવલું

**અણ-માપ(-પ્યું)** વિ. [+જુઓ 'માપવું'+ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] માપી ન શકાય-શકાયું હોય તેવું, અમાપ

**અણ-માહિતગાર** વિ. [+જુઓ 'માહિતગાર'.] જેને કોઈ જાતની માહિતી નથી તેવું, બિનવાકેફ

**અણ-મી(-મીં)ચ્યું** વિ. [+જુઓ 'મી(મીં)ચવું+ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] મીંચ્યા-વીંચ્યા વિનાનું, ખુલ્લું (આંખનું)

**અણ-મૂલ** વિ. [+સં. मूल्य > પ્રા. मुल्ल] અમૂલ્ય, જેની કિંમત આંકી ન શકાય તેવું. (૨) બહુમૂલ્ય, કિંમતી

**અણ-મૂલવ્યું** વિ. [+જુઓ 'મૂલવવું' ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] જેની મુલવણી-કિંમત થઈ નથી તેવું

**અણ-મેળ** પું [+જુઓ 'મેળ'.] અણબનાવ. (૨) વિ. મળતું ન આવતું, કુમેળનું. (૩) (લા.) ઢંગધડા વિનાનું

**અણ-મોલ** વિ. [+સં. मौल्य-> પ્રા. मोल्ल] જુઓ 'અણમૂલ.'
**અણચાર** ન. બાવળની જાતનું એક વૃક્ષ (જેની છાલમાંથી નીકળતો રંગ ચામડાં રંગવામાં વપરાય છે.)
**અણરવો** પું. [સં. अनु-रव] બડબડાટ, લવારો
**અણ-રાગ** પું. [+સં.] રાગ-પ્રીતિનો અભાવ. (૨) અણ-બનાવ, ખટરાગ. (૩) કજિયો, કંકાસ
**અણ-રાગી** વિ. [+સં., પું.] અણરાગવાળું [કાચું
**અણ-રાંધ્યું** [+જુઓ 'રાંધવું + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] રાંધ્યા વિનાનું,
**અણ-રૂપ(-પી)** વિ. [+સં., પું.] જેને રૂપ-આકાર નથી તેવું, નિરાકાર. (૨) કદરૂપું
**અણ-રોકયું** વિ. [+જુઓ 'રોકવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] ન રોકેલું, વણરોકયું [(૨) એની મેળે ઊગેલું
**અણ-રોપ્યું** વિ. [+જુઓ 'રોપવું + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ન રોપેલું
**અણ-લખ¹(-ખ્યું)** વિ. [+સં. लिख्- ગુ. 'લખવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] ગણતરી કરવામાં નથી આવી તેવું, અગણિત
**અણ-લખ²** વિ. [+સં. लक्ष्य-> પ્રા. लक्ख] લક્ષ્યમાં-ધ્યાનમાં ન આવે તેવું, અચિંત્ય
**અણ-લિંગી** (-લિઙ્ગી) વિ. [+સં., પું.] સ્ત્રી-પુરુષસૂચક જાતિભેદ વિનાનું. (૨) નિશાની વિનાનું. (૩) દેહ વગરનું. (૪) (લા.) પું. પરમાત્મા
**અણ-લેખું** ન. [+જુઓ 'લેખું'.] ગણના-ગણતરીનો અભાવ. (૨) ગુપ્તતા. (૩) બેદરકારી. (૪) ફોગટ હોવાપણું
**અણ-લેતું** વિ. [+જુઓ 'લેવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] માહિતી વિનાનું, અજાણ. (૨) સમઝ વિનાનું [એક ઘરેણું
**અણવટ** પું. સ્ત્રીઓના પગના અંગૂઠામાં પહેરવાનું ઘુઘરિયાળું
**અણવટ-વીંછિયા** પું., બ.વ. સ્ત્રીઓના પગનાં અંગૂઠા અને આંગળીઓમાં પહેરવાનાં એ નામનાં ઘરેણાં (અત્યારે હવે વપરાશમાંથી લગભગ ખસી ગયાં છે.)
**અણ-વદાડ્યું** વિ. [+ જુઓ 'વદાડવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ગણતરીમાં નહિ લીધેલું. (૨) અસ્વીકાર્ય
**અણવર** પું. [સં. अनु-वर વરરાજાની પાછળ ચાલનારો, એનો સહાયક] લગ્નપ્રસંગે વરની તહેનાત સાંચવતો અંગતનો સગો યા મિત્ર
**અણવરિયું** ન. [+ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] અણવર. (૨) લગ્નમાં કન્યાની સાથે જનારું-એનું સહાયક
**અણવરી** સ્ત્રી. [+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] લગ્નમાં કન્યાની સહાયક સખી [પરણેલું, કુંવારું
**અણ-વર્યું** ન. [+જુઓ 'વરવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] નહિ
**અણ-વળકાણું** વિ. [+'વળવું' + ગુ. 'અણું' કૃ.પ્ર.+'ક' મધ્યગ.] વળે નહિ તેવું, સખત. (૨) (લા.) હઠીલું, જિદ્દી
**અણ-વાકેફ, ૦ગાર** વિ. [+જુઓ 'વાકેફ, ૦ગાર'.] બિન-માહિતગાર, અજાણ [અજાણપણ, અજ્ઞાન
**અણ-વાકેફગારી** સ્ત્રી. [+જુઓ 'વાકેફગારી'.] બિન-માહિતી,
**અણ-વાકેફી** સ્ત્રી. [+જુઓ 'વાકેફી'.] અણવાકેફગારી
**અણવાણ(-ણું)** વિ. [સં. अनुपानह्-> પ્રા. अणुवाणह] ઉઘાડા પગવાળું. અડવા પગનું [ન ખીલેલું
**અણ-વિકસિત** વિ. [+સં.] વિકાસ ન પામ્યું હોય તેવું,
**અણ-વિકસેલ(-લું)** વિ. [+જુઓ 'વિકસવું' + ગુ. 'એલ,-લું' બી.ભૂ.કૃ.] અવિકસિત
**અણ-વિચાર્યું** વિ. [+જુઓ 'વિચારવું + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] જેના વિશે વિચાર કરવામાં આવ્યો ન હોય તેવું, અવિચારિત
**અણ-વિશ્વાસ** પું. [+સં.] અવિશ્વાસ. (૨) શંકા, વહેમ
**અણ-વીત્યું** વિ. [+જુઓ 'વીતવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] વીત્યું ન હોય તેવું, જેના વિશે અનુભવ ન થયો હોય તેવું
**અણ-વીંગ્યું** વિ. [ગ્રા.] અણસમઝુ, બોથડ
**અણ-વીંધ્યું** વિ. [+જુઓ 'વીંધવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ન વીંધેલું. (૨) નહિ નાથેલું. (૩) (લા.) ખસી કર્યા વિનાનું. (૪) અશિક્ષિત. [-ધ્યો આખલો (રૂ.પ્ર.) નહિ પલોટાયેલો અણઘડ માણસ, બોથડ] [વિનાનું, કોરું
**અણ-વૂઠું** વિ. [+સં. वृष्टक-> પ્રા. वुट्ठअ-] વરસ્યા
**અણ-શમ્યું** વિ. [+જુઓ 'શમવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] અશાંત
**અણ-શિખાઉ** વિ. [+જુઓ 'શિખાઉ.'] તાલીમ વિનાનું
**અણશિ(-સિ)યું** જુઓ 'અળશિયું.'
**અણ-શીખ્યું** વિ. [+ જુઓ શીખવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] તાલીમ નથી લીધી તેવું, અભણ
**અણ-શોધ્યું** વિ. [+જુઓ 'શોધવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] શુદ્ધ ન કરેલું. (૨) શોધેલું ન હોય તેવું, તપાસ કર્યા વિનાનું
**અણસ** સ્ત્રી. [સં. अनुसृति-> પ્રા. अणसइ] મળતાપણું, અણસાર
**અણ-સખડી** સ્ત્રી. [+જુઓ 'સખડી.'] પાણીના સંબંધ વિના ઘીમાં બનાવેલી યા ઘી અને ચાસણી-પૂરતા પાણીવાળી મિષ્ટાન્ન પૂરી વગેરે વાનગી. (પુષ્ટિ.) [ઢખલગીરી
**અણસ-ખણસ** સ્ત્રી [જુઓ 'અણસ + 'ખણસ.'] (લા.)
**અણસણ** ન. [સં. अन् + अशन-> પ્રા. अणसण, પ્રા. તત્સમ] ખોરાક નહિ લેવાનું વ્રત, અનશન, સંથારો. (જૈન.)
**અણસણ-ધારી** વિ. [+સં., પું.] સંથારો કરનારું. (જૈન.)
**અણ-સતિયું** વિ. [+જુઓ 'સતિયું.'] સત્યવ્રત નહિ પાળનારું
**અણ-સમઝ(-જ)**, **-ઝ(-જ)ણ** (-ઝય,-જય-) (-ઝણ્ય) સ્ત્રી [+જુઓ 'સમઝ-(જ)'-'સમઝણ'.] સમઝનો અભાવ. (૨) ગેરસમઝૂતી
**અણ-સમઝ(-જ)ણું** વિ. [+'જુઓ 'સમઝ(-જ)ણું'.] અણ-સમઝુ. (૨) અજ્ઞાની, બાલિશ. (૩) મૂર્ખ
**અણ-સમઝ્યું(-જ્યું)** વિ. [+જુઓ 'સમઝ(-જ)વું. + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] જે સમઝવું નથી તેવું [અણપ્રસાદી. (પુષ્ટિ.)
**અણ-સમર્પિત** વિ. [+સં.] નહિ સમર્પેલું, ન ધર્યા વિનાનું,
**અણ-સરજ્યું** વિ. [+જુઓ સરજવું + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] નહિ સરજેલું. (૨) એની મેળે આવી પડેલું, અણધાર્યું
**અણસાર** પું., (-ર્ય) સ્ત્રી. [સં. अनुसार, પું.] મળતાપણું, અણસ. (૨) (લા.) આંખથી કરવામાં આવતી ઇશારત
**અણસારવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'અણસાર,'-ના. ધા.] અણસારો-ઇશારો કરવો
**અણસારો** પું. [જુઓ 'અણસાર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] આંખથી કરવામાં આવતો ઇશારો. (૨) ચેતવણી. (૩) (લા.) સહેજ વહેમ [પૂર્વે નહિ સાંભળેલું, અશ્રુતપૂર્વ
**અણ-સાંભળ્યું** વિ. [+જુઓ 'સાંભળવું + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.]
**અણસિયું** જુઓ 'અણશિયું' – 'અળશિયું'.

**અણ-સુણ્યું** વિ. [+ જુઓ 'સુણવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] જુઓ 'અણસાંભળ્યું.' [સુધરેલું. (૨) અસંસ્કારી
**અણ-સુધર્યું** વિ. [+ જુઓ 'સુધરવું + ગુ. 'યું' + ભૂ.કૃ.] ન
**અણ-સૂંઘ્યું** વિ. [+ જુઓ 'સૂંઘવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] નહિ સૂંઘેલું. (૨) (લા.) તાજું
**અણ-સોયું** વિ. [+ જુઓ 'સોવું + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] સૂપડાથી કસ્તર કાઢ્યા વિનાનું, નહિ ઝાટકેલું
**અણસોલિયું** જુઓ 'અળશિયું'.
**અણ-સ્પર્શ્યું** વિ. [+ જુઓ 'સ્પર્શવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] જેને સ્પર્શ કરવામાં નથી આવ્યો તેવું, અ-સ્પૃષ્ટ
**અણ-હક(-ક્ક)** પું. [+ જુઓ 'હક્ક(-ક્ક).'] અનધિકાર, હકનો અભાવ. (૨) (લા.) ગેરરીતિ
**અણ-હદ** વિ. [+ જુઓ 'હદ.'] હદ વિનાનું, અનહદ, બે-શુમાર, ખૂબ, અપાર, બેહદ [મળતું, સમાન
**અણહારી** વિ. [સં, अनुहारी, પું.] – ના રૂપને અદલોઅદલ
**અણ-હાલ્યું** વિ. [+ જુઓ 'હાલવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] હાલેલું કે હલાવેલું ન હોય તેવું, અવિચલિત, સ્થિર
**અણ-હિત** ન. [+ સં.] અહિત [ગેરવાજબી, અજુગતું
**અણ-હૂતું** વિ. [+ જૂ. ગુ.] અસ્તિત્વ વગરનું (૨) (લા.)
**અણ-હોણું** [+ જુઓ 'હોણું.'] વિ. ન થવાનું
**અણ-હોલાતું** વિ. [+ જુઓ 'હોલાવું + ગુ. 'તું' વર્ત.કૃ.] ન ઓલવાતું, અખંડ, બળતું
**અણાચાર** પું. [સં. अनाचार] સદાચારનો અભાવ, દુરાચાર, ખરાબ વર્તન [ભોજન. (જૈન.)
**અણાથમી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'અણાથમ્યું'.] આથમ્યા પૂર્વેનું
**અણાથમ્યું** વિ. [સં. अन्-अस्तमित- > પ્રા. अणत्थमिअ-] ન આથમેલું. (૨) ન. સૂર્યાસ્ત પહેલાનું ભોજન. (જૈન.)
**અણાલિંગ્યું** (-લિઙ્ગ્યું) વિ. [સં. अन् – आलिङ्गित- > પ્રા. अणालिंगिअ] આલિંગન જેને ન દેવામાં આવ્યું હોય તેવું. (૨) અસ્પૃષ્ટ
**અણાવવું, અણાવું** જુઓ 'આણવું' માં.
**અણિ(-ણી)** સ્ત્રી. [સં. अणि પું.,-णी સ્ત્રી.] વસ્તુનો ભોંકાય તેવો બારીક છેડો. (૨) ટોચ, શિખર. (૩) છેક છેડાનો ભાગ, અવધિ, અંત. (૪) (લા.) કટોકટી. [**૦કાઢવી** (રૂ.પ્ર.) છોલી કે ઘડીને અણીદાર કરવું. **૦ચૂકવી** (રૂ. પ્ર.) આવી મળેલો લાભનો સમય જતો કરવો. **૦સા(-સાં)ચવવી** (રૂ. પ્ર.) મોકો સાચવી લેવો, કટોકટીને સમયે ખપમાં આવવું.]
**અણિ(-ણી)-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય], **અણિયલ, અણિયાલડું, અણિયાળું** વિ. [+ ગુ. 'અલ', 'આલડું', 'આળું' ત.પ્ર.] તીક્ષ્ણ અણીવાળું [થવાની શક્તિ. (યોગ.)
**અણિમા** સ્ત્રી. [સં. अणिमन्‌નું પું.] બારીકમાં બારીક અણુરૂપ
**અણિયું** ન. [જુઓ 'અણી' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] કલમની ટાંપ, 'નિબ'. (૨) ખાંચો, ખચકો. (૩) ગાડાની પીંજણી નીચેની આડી. (૪) હળનો એ નામનો એક ભાગ
**અણિ(-ણી)-શુદ્ધ** વિ. [સં.] તદ્દન શુદ્ધ, દોષ વગરનું. (૨) અખંડ
**અણિસું** વિ. [સં. अणिसहित–] અણીવાળું, અણીદાર
**અણી** જુઓ 'અણિ.'
**અણી-ચૂક્યું** વિ. [+ જુઓ 'ચૂકવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] કટોકટીના સમયમાંથી બચી ગયેલું
**અણીદરો, ૦કણીદરો** પું એક બાળ-રમત
**અણી-દાર** જુઓ 'અણિ-દાર'.
**અણી-પળ** સ્ત્રી. [+ સં. पल, ન.] કટોકટીની વેળા
**અણી-પ્રસંગ** (-સઙ્ગ) પું. [+ સં.] અણીનો વખત. (૨) તાકડો, યોગ, બરાબરનો વખત
**અણી-બણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અણી',-દ્વિર્ભાવ] ખરી મુશ્કેલીનો પ્રસંગ
**અણી-માર** વિ. [+ જુઓ 'મારવું'.] ખરબચડી ઘડાઈનું. (૨) ખરબચડું
**અણી-શુદ્ધ** જુઓ 'અણિ-શુદ્ધ'. [રીતે, આરપાર
**અણી-સર** ક્રિ. વિ. [+ જુઓ 'સરવું.'] અણી નીકળી જાય એ
**અણીસું** ન. [ફા. અનીસૂન્, ગ્રીકમાંથી] એક જાતનું બી, વસાણું. (૨) વરિયાળી
**અણુ** પું. [સં.] સમય કે કદ કે કોઈ પદાર્થનો નાનામાં નાનો ભાગ, 'ઍટમ'. (૨) પદાર્થના બધા જ ગુણધર્મ ધરાવનારો નાનામાં નાનો એકમ, 'મોલેક્યૂલ'. (૩) એક જાતનું ધાન્ય, કાંગ. (૪) ન. [સં., પું.] સૂર્યનાં કિરણોમાં દેખાતો રજકણ. (૪) વિ. અતિ સૂક્ષ્મ, તદ્દન થોડું
**અણુક** પું. [સં.] પરમાણુ. (૨) જીવતત્ત્વ આપનારું તત્ત્વ કે કિરણ, 'મૉનાડ'. (દ. બા.) (૩) એક જાતનું ધાન્ય, કાંગ. (૪) વિ. ઘણું નાનું. (૫) વિ. (લા.) હોશિયાર
**અણુ-કિરણ** ન. [સં., પું.] વીજળીનો અણુ, વિદ્યુદણુ, 'ઇલેક્ટ્રૉન' [ક્યૂલર મૉશન'
**અણુ-ગતિ** સ્ત્રી. [સં.] પદાર્થના અણુઓની ગતિ, 'મોલે-
**અણુ-તમ** વિ. [સં.] અત્યંત બારીક
**અણુ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અત્યંત સૂક્ષ્મતા [વપરાતું એક તેલ
**અણુ-તૈલ** ન. [સંસ્કૃતાભાસી 'અણુ' + સં.] એ નામનું દવામાં
**અણુ-ત્વ** ન. [સં.] જુઓ 'અણુ-તા'. [શક્તિ, અણિમા
**અણુત્વ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] નાનામાં નાનું રૂપ ધારણ કરવાની
**અણુ-દ્રવ્ય** ન. [સં.] શરીરની રચના કરનારું ઝીણામાં ઝીણું પરમાણુરૂપ દ્રવ્ય, 'ઍટોમિક સબ્સ્ટન્સ' (ન. દે.)
**અણુ-દ્રુત** ન. [સં.] તાલનાં છ અંગોમાંનું એક. (સંગીત.)
**અણુ-ધડાકો** પું. [+ જુઓ 'ધડાકો.'] અણુબૉમ્બ ફૂટતાં થતો ભારે મોટો અવાજ
**અણુ-ધર્મ** પું. [સં.] સૂક્ષ્મ ધર્મ, સમઝવામાં મુશ્કેલ પડે તેવી ધર્મપ્રક્રિયા. (૨) ગૃહસ્થધર્મ. (જૈન.)
**અણુ-પરમાણુ** ન., બ.વ. [સં., પું.] પદાર્થનો સૂક્ષ્માતિ-સૂક્ષ્મ ભાગ
**અણુપૂર્વી** સ્ત્રી. [સં. आनुपूर्वी] જીવ એક ગતિમાંથી બીજી ગતિમાં સીધી રીતે જઈ શકે એવી નામકર્મની એક પ્રકૃતિ. (જૈન.)
**અણુ-પ્રચય** પું. [સં.] પરમાણુઓનો જથ્થો [શક્તિ
**અણુ-બલ(-ળ)** ન. [સં.] રજકણની એકબીજાને આકર્ષવાની
**અણુ-બિંબ** (-બિમ્બ) ન. [સં.] ભૌતિક પદાર્થની અણુઓથી બનેલી મૂર્તિ
**અણુ-બૉંબ, -(બૉમ્બ)** પું [+અં.] પરમાણુને તોડવાની વૈજ્ઞાનિક યુક્તિ વાપરીને તૈયાર કરાતો અતિવિનાશક બૉમ્બ

**અણુ-ભટ્ઠી(-ઠ્ઠી)** સ્ત્રી. [+જુઓ 'ભટ્ઠી(-ઠ્ઠી)'.] અણુ-પરમાણુને ભેદવા માટેની ભઠ્ઠી [વજનનું, જરા જેટલું

**અણુ-ભાર** પું. [સં.] રજકણનું વજન. (૨) વિ. અણુ જેટલા

**અણુ-મય** વિ. [સં.] અણુથી ભરપૂર, અણુનું બનેલું

**અણુ-માત્ર** વિ. [સં.] અત્યંત સૂક્ષ્મ, તદ્દન સ્વલ્પ

**અણુ-માન** વિ. [સં.] અણુના જેટલું સ્વલ્પ

**અણુ-યુગ** પું. [સં.] જેમાં અણુની વૈજ્ઞાનિક શોધ કરવામાં આવી તે કાલ (આજનો જમાનો 'અણુયુગ' કહેવાય છે.)

**અણુ-રચના** સ્ત્રી. [સં.] અણુનું બંધારણ

**અણુ-રજ** સ્ત્રી. [+સં. रजस् ન.] અણુબૉમ્બના રજકણ

**અણુ-રણન** ન. [સં.] વ્યંજનો જુદા હોય—એમાં સ્વરો સમાન હોય તેવી કાવ્યરચનાનો પ્રકાર, 'એસોનન્સ' (નિ. ભ.)

**અણુ-રણુ** વિ. [જુઓ 'અણુ'નો દ્વિર્ભાવ.] લગાર, જરીક, માત્ર થોડુંક,

**અણુ-રેણુ** સ્ત્રી. [+સં., પું.] અણુના રજકણ

**અણુ-વાદ** પું. [સં.] પદાર્થ માત્ર અણુઓના બનેલા છે એ પ્રકારનો સિદ્ધાંત, વિજ્ઞાનવાદ, પરમાણુવાદ

**અણુવાદી** વિ. [સં.] અણુવાદમાં માનનારું.

**અણુ-વિજ્ઞાન** ન. [સં.] અણુના સમગ્ર સ્વરૂપનો જેમાં અભ્યાસ રજૂ કરવામાં આવ્યો છે તેવું શાસ્ત્ર

**અણુ-વ્રત** ન. [સં.] ગૃહસ્થો કરી શકે તેવું નાનું વ્રત. (જૈન.)

**અણુવ્રત-ધારી** વિ. [સં., પું.] અણુવ્રત કરનારું. (જૈન.)

**અણુ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] અણુ-પરમાણુને ભેદવાથી ઉત્પન્ન થતી શક્તિ ['મોલેક્યૂલર ફૉર્મ્યુલા'

**અણુ-સૂત્ર** ન. [સં.] અણુના બંધારણનો ખ્યાલ આપતું સૂત્ર,

**અણુ-સ્રાવ** પું. [સં.] અણુ-શક્તિનું વહી જવું એ

**અણૂ(-ણો)જો** પું. [સં. अनु + उद्योग < પ્રા. अणुज्जोअ] કારીગરોને રજાનો દિવસ, પાખી. [૦પાળવો, ૦રાખવો (રૂ. પ્ર.) અગતો પાળવો, કામકાજ બંધ રાખી રજા ભોગવવી]

**અણોદરી** સ્ત્રી. [સં ऊन + સં. उदर] દરરોજ ઓછું ઓછું જમવાનું વ્રત. (જૈન)

**અણોદરું** વિ. [ગ્રા. જુઓ 'અણોદરી'.] ઘાટ વિનાનું, રૂપ વિનાનું

**અણોસરું** વિ. [સં. अनवसरक > પ્રા. अणउसरअ.] જેને અવસર —મોકો મળ્યો નથી તેવું. (૨) (લા.) મંદ ઉત્સાહવાળું. (૩) ઉદાસ, ખિન્ન. (૪) ઝાંખું, ઓછા તેજવાળું

**અણોસરો** પું. [જુઓ 'અણોસરું.'] ઉદાસીનતા, ખિન્નતા

**અત એવ** ઉભ. [સં. अतः + एव, સંધિથી વિસર્ગનો લોપ] આથી, આટલા માટે, આ જ કારણે. (૨) તેથી, એટલા માટે, એ જ કારણે [નથી આવ્યો તેવું, અથાગ

**અ-તાગ** વિ. [+જુઓ 'તાગ'—છેડો.] જેનો તાગ-છેડો જાણવામાં

**અ-તજ્જ્ઞ** વિ. [સં.] તે તે વિષયથી બિનવાકેફ, અનિષ્ણાત

**અ-તટ** વિ. [સં.] કિનારા વિનાનું. (૨) સીમા વિનાનું. (૩) પું. પૃથ્વીનો નીચેનો ભાગ. (૪) ડુંગરની કરાડ. (૫) ઝરૂખો

**અતડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'અતડું'+ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] અતડાપણું, અતડા રહેવાપણું

**અ-તડું** વિ. સ્વભાવથી સંકોચને કારણે સંપર્કથી દૂર રહેનારું, હળીમળી નહિ તેવું. (૨) (લા.) તોછડું. (૩) વરવું (૪) તોરી, મિજાજી

**અ-તત(-દ્)** ન. [સં.] એ અમુક ચોક્કસ વસ્તુ સિવાયની વસ્તુ. (૨) સંસાર. (વેદાંત.)

**અ-તત્ત્વ** ન. [સં.] સત્‌થી ઇતર પદાર્થ, અસત્ વસ્તુ, સંસાર. (વેદાંત.) (૨) આભાસ, મિથ્યા દેખાવ. (આ.બા.)

**અતત્ત્વાભિનિવેશ** પું [સં. अतत्त्व + अभिनिवेश] સંસારમાં રચ્યાપચ્યા રહેવાની વૃત્તિ. (૨) ખોટી વાતને પકડી રાખવાની હઠ [ખોટું તાત્પર્ય, અસત્ય અર્થ

**અ-તત્ત્વાર્થ** પું [સં. अ-तत्त्व+अर्थ] અસત્-મિથ્યા વસ્તુ. (૨)

**અ-તથ** વિ. [સં.] જેવું હોવું જોઈએ તેવું નહિ, અસત્ય જૂઠું. (૨) ન. અતથ્ય

**અ-તથ્ય** ન. [સં] અસત્ય, જૂઠું, જૂઠાણું. (૨) વિ. જૂઠું, ખોટું. (૩) નાપસંદ, અણગમતું. (૪) સાર વગરનું

**અતથ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસત્યપણું, જૂઠાણું [અસત્ય, જૂઠ

**અ-તથ્યાંશ (-તથ્યાંશ)** પું. [સં. अतथ्य + अंश] અસત્યનો અંશ,

**અતન-મતન (--ન્ય)** સ્ત્રી. ખુલ્લી જગ્યામાં રમાતી એક રમત

**અ-તનુ** વિ. [સં.] દેહ વિનાનું, અશરીરી. (૨) પાતળું નહિ તેવું, જાડું, ઘટ્ટ. (૩) મોટું, વિશાળ. (૪) પું. અનંગ, કામદેવ. (૫) અવ્યક્ત ઈશ્વર [ઉચાટ

**અતનુ-જ્વર, અતનુ-તાપ** પું. [સં.] કામવિરહને લીધે થતો

**અતનૂર્ણ** વિ. [+સં. ऊर्ण] ખરસટ ઊનનું, જાડા ઊનનું

**અ-તન્ય** વિ. [સં.] જેમાંથી તાર ખેંચાય નહિ તેવું

**અતન્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અતન્યપણું

**અ-તપસ્ક** વિ. [સં.] તપ ન કરનારું. (૨) તપ વિનાનું

**અ-તપ્ત** વિ. [સં.] નહિ તપેલું, ગરમ ન હોય તેવું. (૨) (લા.) ઉશ્કેરાયું ન હોય તેવું, શાંતિવાળું

**અતબાક** સ્ત્રી. અનાજમાંથી વેલબુટ્ટા બનાવવાની એક કળા

**અતબેગી** પું. [તુર્કી.] ઘોડારનો ઉપરી અમલદાર

**અતમ્ર** ન. [અર.] દાડમનું ફૂલ

**અ-તમા** સ્ત્રી. [અર. 'તમા'-પરવા] બેપરવાઈ, બેદરકારી, ઉપેક્ષા. (૨) વિ. બેપરવા, બેદરકાર. (૩) લોભ કે લાલચ વિનાનું. (૪) (લા.) બડાઈખોર, શેખીખોર, દાંભિક [દંભી

**અ-તમી** વિ. [જુઓ 'અ-તમા' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] બેદરકાર.

**અ-તર** વિ. [સં.] તરી ન શકાય તેવું. (૨) તરવાને અશક્ત

**અતરગળ (-ળ્ય)** સ્ત્રી. [જુઓ 'અંતર-ગળ.'] વૃષણમાં આંતરડું-પવન-રસ-પાણી ઊતરવાનો રોગ, વધરાવળ, અંતરગળ

**અતર-ઘડી** ક્રિ. [સં. अत्रનો અર્વા. તદ્ભવ + જુઓ 'ઘડી'.] અત્યારે ને અત્યારે, હમણાં જ, આ જ ઘડીએ

**અતરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અતરડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નાની કાનસ. (૨) (લા.) ઘસાતું બોલનારી સ્ત્રી, કડવું બોલનારી સ્ત્રી

**અતરડો** પું. મોટી કાનસ, અડતરો

**અતર-પગલે** ક્રિ.વિ. [સં. अत्र + જુઓ 'પગલું' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] આ જ પગલે, અત્યારે જ, હમણાં જ

**અ-તરલ** વિ. [સં.] અચંચળ. (૨) પું. ચકદા વગરનો હાર

**અતરવારણું** ન. ઉપવાસના દિવસની આગલી સાંજે કરવામાં આવતું ભોજન

**અતરસ (-સ્ય)** સ્ત્રી. ખાવાપીવાની વસ્તુ અન્નનળીને બદલે શ્વાસનળીમાં જવાથી થતી અમૂંઝણ, ઉનાળ, અતરાસ

**અ-તરંગ** (-તરઙ્ગ) વિ. [સં.] મોજાં વિનાનું, તોફાન વગરનું

**અતરાવણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. શિખરનો ઉપરનો ભાગ

**અતરાસ** (-સ્ય) જુઓ 'અતરસ.'

**અ-તર્ક** પું. [સં.] કલ્પનાનો અભાવ. (૨) ખોટો તર્ક, ખોટું અનુમાન. (૩) ખોટી દલીલ

**અ-તર્કિત** વિ. [સં.] વિચારમાં આવ્યું ન હોય તેવું. (૨) ઓચિંતું, અણધાર્યું, અકલ્પિત

**અ-તર્ક્ય** વિ. [સં.] જે વિશે કલ્પના ન કરી શકાય તેવું, કલ્પના બહારનું. (૨) કારણ ન સમઝી શકાય તેવું

**અતર્ક્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] કલ્પના બહારની સ્થિતિ

**અ-તર્પણીય** વિ. [સં.] જેને સંતુષ્ટ ન કરી શકાય—તૃપ્ત ન કરી શકાય તેવું

**અ-તર્પિત** વિ. [સં.] તૃપ્ત ન કરેલું

**અ-તર્પ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'અતર્પણીય.'

**અત-લગ, ૰નું** વિ. [સં. अति + लग्न- > પ્રા. + लग्ग + છ.વિ. ના અર્થનો અનુગ] અત્યંત નજીકનું. [**૰નું સગું** (રૂ.પ્ર.) લોહીના સંબંધવાળું નજીકનું સગું]

**અ-તલ(-ળ)** વિ. [સં.] તળા વિનાનું અથાગ, ઘણું ઊંડું. (૨) ન. પુરાણોમાં કહેલાં સાત પાતાળોમાંનું પૃથ્વીતલની નજીકનું પાતાળ. (સંજ્ઞા.) [અને એની કળી

**અતલસ**[1] ન. [સં. अतिविषा સ્ત્રી.] અતવખ નામની વનસ્પતિ

**અતલસ**[2] સ્ત્રી. [અર. અત્લસ્] એ નામનું એક જાતનું નરમ રેશમી કાપડ [અતલસનું

**અતલસી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અતલસનું બનાવેલું,

**અતવખ** ન. [સં. अतिविषा સ્ત્રી.] જુઓ 'અતલસ.[1]'

**અતસિ,-સી** સ્ત્રી. [સં.] અળશી નામની વનસ્પતિ. (૨) શણનો છોડ. (૩) સીમળાનું વૃક્ષ

**અ-તાગ** જુઓ 'અતલ'. [ઘણું

**અ-તળી** વિ. [સં. अ-तुलित- > પ્રા. अ-तुलिअ-] અતુલ,

**અતળી-બળ** વિ. [+ સં. बल] જેના બળની કોઈ સાથે તુલના – સરખામણી ન થઈ શકે તેવું. (૨) (લા.) ભયાનક

**અતળી-બાણ** વિ. [+ સં.] જેનાં બાણોની સરખામણી ન થઈ શકે તેવું. (૨) (લા.) વિશાળ, મોટું

**અ-તંગ** (-તઙ્ગ) વિ. [+ ફા.] તંગ—સજ્જડ નહિ તેવું, ઢીલું. (૨) (લા.) દાબ—અંકુશ વિનાનું

**અ-તંત્ર** (-તન્ત્ર) વિ. [સં.] વ્યવસ્થા વિનાનું, અવ્યવસ્થિત. (૨) નિયમ વિનાનું. (૩) (લા.) નિરંકુશ, ઉદ્દંડ

**અતંત્ર-તા** (-તન્ત્ર-) સ્ત્રી. [સં.] અવ્યવસ્થા, (૨) અંધાધુંધી

**અ-તંદ્ર** (-તન્દ્ર) વિ. [સં.] તંદ્રા—અર્ધનિદ્રાવસ્થા વિનાનું. (૨) આળસ વિનાનું. (૩) (લા.) સાવધાન, સાવચેત

**અ-તંદ્રિત,-લ**(-તાન્દ્રિત,-લ) વિ. [સં.], **અતંદ્રી** (-તન્દ્રી) વિ. [સં., પું.] તંદ્રામાં રહ્યા વિનાનું, સુસ્તી વિનાનું. (૨) જાગ્રત, સાવધાન

**અતઃ** ઉભ. [સં.] આથી, આને લીધે. (૨) હવે પછી [**–તો ભ્રષ્ટ તતો ભ્રષ્ટ** [સં. अतो भ्रष्टस्ततो भ्रष्टः] (રૂ. પ્ર.) બેઉ બાજુથી લબડી પડેલું]

**અતઃપર** ઉભ. [સં.] આ પછી, હવે પછી

**અતા** સ્ત્રી. [અઙ.] બક્ષિસ

**અતાઈ** વિ., પું. [+ ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] (લા.) કુદરતી બક્ષિસથી ગાનકલામાં નિષ્ણાત થયેલો ગવૈયો

**અ-તાગ** વિ. [જુઓ 'અથાક'; સં. अ-स्ताघ (-घ)] જેનું તળ જાણવામાં નથી આવ્યું તેવું (સાગર વગેરે), અથાગ, બહુ ઊંડું. (૨) (લા.) અપાર, અનંત [(૩) અયોગ્ય, ખોટું

**અ-તાત્ત્વિક** વિ. [સં.] તત્ત્વ વિનાનું, નિઃસાર (૨) નિર્બળ.

**અતાત્ત્વિક-તા** સ્ત્રી. [સં.] તત્ત્વ-હીનતા, નિઃસારપણું. (૨) નિર્બળતા. (૩) મિથ્યાપણું

**અ-તાપી** વિ. [સં., પું.] બીજાને ન તપાવનારું. (૨) દુઃખ વિનાનું

**અ-તાર્કિક** વિ. [સં.] તર્કશાસ્ત્રના સિદ્ધાંત પ્રમાણે વિચાર ન કરનારું. (૨) તર્કશાસ્ત્રના સિદ્ધાંત પ્રમાણે ન હોય તેવું, તર્કશુદ્ધ નહિ તેવું, તર્કવિરુદ્ધ

**અતાર્કિક-તા** સ્ત્રી. [સં.] તાર્કિકતાનો અભાવ, તર્કશુદ્ધિનો અભાવ [ન શકાય તેવું

**અ-તાર્ય** વિ- [સં.] તરી ન શકાય તેવું, ઓળંગી પાર જઈ

**અતાર્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અતાર્ય-પણું

**અતાલ** ક્રિ. વિ. એકદમ, તરત

**અતિ** વિ. [સં., વટાવી જવાનો અર્થ આપતો ઉપસર્ગ, ધાતુ અને ધાતુસ્પષ્ટ કૃત્પ્રત્યયાંત શબ્દોને લાગે તો. 'કર્મપ્રવચનીય' તરીકે તદ્ધિતાંત શબ્દોને લગતાં 'અતિશય' 'ઘણું' એવા અર્થે વિશેષણ તરીકે પણ વપરાય છે. ગુ. તદ્ભવ શબ્દોમાં આ પ્રયોગ જાણીતો છે.] અતિશય, ઘણું

**અતિ-ઉપાડ** [+ જુઓ 'ઉપાડ.'] જમા હોય તેના કરતાં રકમ વધુ ઉપાડી લેવાની સ્થિતિ, 'ઑવર-ડ્રૉઇંગ', 'ઑવર-ડ્રાફ્ટ'

**અતિ-કથ** વિ. [સં.] અવર્ણનીય, અકથનીય. (૨) ન માની શકાય તેવું, અશ્રદ્ધેય

**અતિ-કથા** સ્ત્રી. [સં.] યોગ્ય કથાતત્ત્વને વટાવી ગયેલી કથા, અર્થ વગરની વાત. (૨) વિરૂપ વર્ણન, ઠઠ્ઠાચિત્ર, 'કાર્ટૂન'

**અતિ-કલ્પના** સ્ત્રી. [સં.] અતિશય કે હદબહારની માની ન શકાય તેવી કલ્પના

**અતિ-કવિ** પું. [સં.] ઘણી ખરાબ કવિતા કરનાર કવિ (નિંદામાં.)

**અતિ-કાય** વિ. [સં.] વિશાળ કાયા-શરીરવાળું, કદાવર, મહાકાય [ઢીલ. (૩) અસૂર, મોડું

**અતિ-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] વેળા વહી જવી એ. (૨) વિલંબ,

**અતિ-કૃચ્છ્ર** ન [સં.] ભારે કષ્ટ. (૨) એ નામનું એક વ્રત. (૩) વિ. ઘણું મુશ્કેલ

**અતિ-કેશ(-સ)ર** પું. [સં.] એક વૃક્ષ, કૂંજડો, શિંગડો

**અતિ-કોમલ(-ળ)** વિ. [સં.] ખૂબ કૂણું. (૨) સંગીતમાં કોમળ અને શુદ્ધ સ્વર વચ્ચેનો (સ્વર). (સંગીત.)

**અતિ-ક્રમ** પું.,**-મણ** ન. [સં.] ઉલ્લંઘન. (૨) ધસારો, હલ્લો. (૩) સમયનું પસાર થઈ જવું એ. (૪) સરસાઈ, હરીફાઈ. (૫) (લા.) અવિનય, અસભ્યતા

**અતિક્રમવું** સ. ક્રિ. [સં. अति-क्रम्, તત્સમ. ગુ.માં આ ધાતુ ભૂ.કૃ.માં કર્તાને અનુસરે છે.] ઓળંગી જવું, વટાવી જવું. (૨) ધસારો કરવો, હલ્લો કરવો. (૩) ચડિયાતું થવું. (૪) (લા.) અવિનય બતાવવો. **અતિક્રમાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અતિક્રમાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અતિક્રમાવવું, અતિક્રમાવું** જુઓ 'અતિક્રમવું'માં.

**અતિ-ક્રામી** વિ. [સં., પું.] અતિક્રમણ કરનારું. (૨) (લા.) ભંગ કરનારું, નિયમ વિરુદ્ધ કરનારું

**અતિ-ક્રાંત** (-ક્રાન્ત) વિ. [સં.] હદ બહાર ગયેલું, મર્યાદા વટાવી ગયેલું. (૨) ભૂતકાળમાં થઈ ગયેલું, બની ચૂકેલું

**અતિ-ક્રાંતિ** (-ક્રાન્તિ) સ્ત્રી. [સં.] ઉલ્લંઘન, અતિક્રમ. (૨) (લા.) ભંગ, લોપ

**અતિ-ગુપ્ત** વિ. [સં.] અત્યંત ખાનગી, 'ટૉપ સેક્રેટ'

**અતિ-ગ્રહ** પું. [સં.] જ્ઞાનેંદ્રિયોનો વિષય

**અતિ-ઘણું** વિ. [+ જુઓ 'ઘણું'.] પાર વિનાનું, બહુ જ બહુ

**અતિ(-તી)ચાર** પું. [સં.] ઉલ્લંઘન, અતિક્રમણ. (૨) ખરાબ કામ, દુષ્ટ ક્રિયા. (૩) વ્રતભંગ. (જૈન.) (૪) આકાશી ગ્રહોની ઉતાવળી ગતિ. (૫) (લા.) વ્યભિચાર, છિનાળું [રખડું

**અતિચારી** વિ. [સં., પું.] મર્યાદા ઓળંગી વર્તનારું. (૨)

**અતિ-ચિત્ર** ન. [સં.] ઠઠ્ઠાચિત્ર, 'કાર્ટૂન'

**અતિ-ચુકવણી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ચુકવણી'.] વધારે રકમ ચૂકવવી એ, 'ઓવર-પેયમેન્ટ'

**અતિ-જન** વિ. [સં.] (લા.) માણસો વિનાનું, ઉજ્જડ

**અતિ-જાત** વિ. [સં.] વડવા કે માતાપિતા કરતાં ચડિયાતું

**અતિ-જીર્ણ** વિ. [સં.] ખૂબ જ ઘસાઈ ગયેલું. (૨) ખૂબ જ પ્રાચીન, 'ઍન્ટિક્વેટેડ' (બ.ક.ઠા.)

**અતિત**[1] વિ. [સં.] રઝડુ, રખડુ. (૨) મુસાફર, સતત યાત્રા કરનારું [ન હોય તેવું, અતિથિ, અભ્યાગત

**અતિત**[2] વિ. [સં. अतिथि] જેની આવવાની તિથિ નક્કી ન

**અતિ-તર્કિત** વિ. [સં.] જેમાં અતિશય તર્ક દોડાવવામાં આવ્યો હોય તેવું, કેવળ તાર્કિક, 'એકૅડેમિક'

**અ-તિતિક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] તિતિક્ષા–સહનશીલતાનો અભાવ, સુખદુ:ખ સહન કરવાના ગુણની ખામી

**અતિ-તૃપ્ત** વિ. [સં.] ખૂબ ધરાયેલું. (૨) (લા.) ખૂબ સંતોષ પામેલું [સંતોષ

**અતિ-તૃપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ખૂબ ધરાવાપણું. (૨) (લા.) ખૂબ જ

**અ-તિથ** વિ. [સં. अ-तिथि], **-થિ** વિ., પું. [સં., પું.] જેના આવવાની તિથિ નક્કી નથી તેવું, અભ્યાગત. (૨) મહેમાન. (૩) મુલાકાતી જન [ફરખાનું

**અતિથિ-ગૃહ** ન. [સં.] મહેમાનોને માટેનું મકાન. (૨) મુસા-

**અતિથિ-ધર્મ** પું. [સં.] આતિથ્ય–સત્કાર બજાવવાની ફરજ

**અતિથિ-ભવન** ન., **અતિથિ-શાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અતિથિ-ગૃહ'. [એક)

**અતિથિ-યજ્ઞ** પું. [સં.] અતિથિ–સત્કાર (પંચ મહાયજ્ઞોમાંનો

**અતિથિ-સત્કાર** પું. [સં.] મહેમાનગીરી

**અતિ-જીવ** પું. [સં.] જીવથી પણ ઉપરની કોટિનો આત્મા, 'ઓવર-સોલ' (બ.ક.ઠા.)

**અતિ-જ્ઞાન** ન. [સં.] વધારે પડતું જ્ઞાન. (૨) (લા.) અજ્ઞાન

**અતિજ્ઞાની** વિ. [સં., પું.] ઘણું જ્ઞાન ધરાવનારું. (૨) (લા.) અજ્ઞાની

**અતિ-દર્શી** વિ. [સં., પું.] મોટું કરી દેખાડનારું. (૨) (લા.) દંભી, ડોળી

**અતિ-દાન** ન. [સં.] ધર્મબુદ્ધિથી કરવામાં આવેલું દાન

**અતિ-દેશ** પું. [સં.] એક સ્થાનના ધર્મ–લક્ષણનું બીજા સ્થાનમાં કરાતું આરોપણ, એક વસ્તુનો તાણીતૂસીને બીજી વસ્તુને લાગુ કરાતો અર્થ. (મીમાંસા.)

**અતિ-દેહી** વિ. [સં., પું.] દેહની પરવા વિનાનું

**અતિ-ધર્મ** પું. [સં.] ધર્મનો અતિરેક, ધર્મ વિરુદ્ધનું કામ. (૨) (લા.) ધાર્મિક ઘેલછા, 'સુપર-સ્ટિશન' (ગો.મા.) [ધમસાણ

**અતિ-ધંધ** (-ધન્ધ) પું. [+ જૂ.ગુ.] ભારે તોફાન, મોટી ધાંધલ,

**અતિ-નફો** પું. [+ જુઓ 'નફો.'] ખૂબ નફો, 'એક્સેસ-પ્રૉફિટ'

**અતિનફા-વેરો** પું. [+ જુઓ 'વેરો.'] કરવામાં આવતા વધારાના નફા ઉપર લાગતો કર [નિષ્ફળતા

**અતિ-પત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ઉલ્લંઘન, અતિક્રમણ. (૨) (લા.)

**અતિ-પાત** પું. [સં.] અતિક્રમણ, ઉલ્લંઘન. (૨) પરોવી દાખલ કરવું એ. (યોગ.) (૩) (લા.) અન્યાય. (૪) વિનાશ, ઉલ્કાપાત

**અતિ-પ્રતિજ્ઞા** સ્ત્રી. [સં.] ગજા ઉપરવટની પ્રતિજ્ઞા. (૨) અઘટિત પ્રતિજ્ઞા [જબ્બર, ખોખધજ

**અતિ-પ્રમાણ** વિ. [સં.] ખૂબ લાંબું ચહોડું, ખૂબ મોટું,

**અતિ-પ્રશ્ન** પું. [સં.] અધિકાર કે પોતાની મર્યાદાને વટાવી કરવામાં આવતો સવાલ. (૨) તર્કની છેવટની મર્યાદાએ જઈને વિચારવામાં આવતો પ્રશ્ન

**અતિ-પ્રસક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] નિયમને મારી મચડીને કરવામાં આવેલો ઉપયોગ, અતિ-વ્યાપ્તિ. (૨) (લા.) અનાદર, અવજ્ઞા

**અતિ-પ્રસંગ** (-સઙ્ગ) પું. [સં.] અતિપ્રસક્તિ. (૨) હદ ઉપરાંતની છૂટ

**અતિપ્રસંગી** (-સઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] અતિપ્રસંગ કરનારું

**અતિ-પ્રાકૃત** વિ. [સં.] અત્યંત સામાન્ય. (૨) જેમાં સંસ્કૃત તત્સમ શબ્દોનો ઉપયોગ નથી રહ્યો તેવી તદ્દભવો અને દેશ્ય પ્રાકૃત શબ્દોથી ભરેલી (ભાષા.)

**અતિ-પ્રાકૃતિક** વિ. [સં.] પ્રાકૃતિકથી પર રહેલું, દિવ્ય. (૨) અત્યંત સામાન્ય, તદ્દન ભૌતિક [ભાડું, 'રેક-રેન્ટ'

**અતિ-ભાડું** ન. [+ જુઓ 'ભાડું'.] મર્યાદાથી પર ગયેલું ભારે

**અતિ-ભાર** પું. [સં.] અતિશય ભાર-બોજ. (૨) હદ ઉપરાંત બોજો નાખવાથી લાગતો દોષ. (જૈન.)

**અતિભાષિણી** વિ. સ્ત્રી. [સં.] અતિ-ભાષી સ્ત્રી

**અતિ-ભાષી** વિ. [સં., પું.] બહુ બોલ બોલ કરનારું

**અતિ-ભૌતિક** વિ. [સં.] ભૌતિકતાને વટાવી ગયેલું. (૨) મૂળ તત્ત્વ સંબંધી, 'મેટા-ફિઝિકલ' (આ.બા.)

**અતિભૌતિક-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] અધ્યાત્મવિદ્યા. (૨) તત્ત્વ-મીમાંસા, 'મેટાફિઝિક્સ' (ન.ભો.) [(રા.વિ.)

**અતિ-મનુષ્ય** પું. [સં.] જુઓ 'અતિમાનવ', 'સુપરમૅન.'

**અતિ-મર્ત્ય** વિ. [સં.] મૃત્યુલોકના માનવની શક્તિની બહારનું, 'સુપર-નેચરલ'. (૨) પું. માનવની કોટિથી ક્યાંય ઉચ્ચ કોટિનો આત્મા, 'સુપર-મૅન' (રા.વિ.)

**અતિ-માત્રા** સ્ત્રી. [સં.] માત્રા-માપ-મર્યાદાને વટાવી જવામાં આવી છે તેવી પરિસ્થિતિ

**અતિ-માન** ન. [સં., પું.] ભારે ગર્વ, અભિમાનનો અતિરેક. (૨) વિ. પ્રમાણને ઓળંગી ગયેલું, અમાપ

**અતિમાની** વિ. [સં., પું.] ભારે અભિમાની, અહંકારી

**અતિ-માનવ, અતિ-માનુષ્ય** વિ. [સં.] માનવને વટાવી ગયેલું, અલૌકિક, દૈવી, 'સુપર-નેચરલ'. (૨) પું. માનવીથી પર રહેલો પરમાત્મા, 'સુપર-મૅન'

**અતિ-મુક્તા** સ્ત્રી. [સં.] મધુમાધવી નામનો ફૂલનો છોડ

**અતિ-મૃત્યુ** વિ. [સં.] મૃત્યુને વટાવી ગયેલું, મોતની બીક વિનાનું

**અતિ-યાન** ન. [સં.] વિજયથી રાજાનો નગરપ્રવેશ

**અતિ-યોગ** પું. [સં.] હદ ઉપરાંતનો ઉપયોગ. (૨) વારંવારની સંભોગક્રિયા. (૩) દવામાં કોઈ પદાર્થની એના યોગ્ય પ્રમાણ કરતાં વધુ મેળવણી [તેવો યોદ્ધો, મહાન યોદ્ધો

**અતિ-રથ,-થી** પું. [સં.] દસ હજારથી વધુ સૈનિકોને પૂરો પડે

**અતિ-રાત્ર** પું. [સં.] એક રાત્રિમાં પૂર્ણ થઈ જાય તેવો એક જ્યોતિષ્ટોમ યજ્ઞ. (૨) (લા.) એવા યજ્ઞમાં ભણવામાં આવતો મંત્ર. (૩) ન. જેમાં રાત્રિ ખૂબ જ પસાર થઈ ગઈ છે તેવો મધરાતનો સમય [-ના વગર-વિના

**અતિ-રિક્ત** વિ. [સં.] -ના સિવાયનું ભિન્ન. (૨) ક્રિ.વિ.

**અતિ-રુદ્ર** પું. [સં.] એ નામનો એક રુદ્રયજ્ઞ

**અતિ(-તી)-રેક** પું. [સં.] હદ ઉપરાંત હોવાપણું, પુષ્કળતા, રેલમછેલ. (૨) ચડિયાતાપણું

**અતિરેખ-વર્ણન** ન. [સં.] ઉપહાસમૂલક વર્ણન, 'કૅરિકેચર'

**અતિ-રોગ** પું. [સં.] ક્ષયરોગ, ધાસણી, 'ટ્યૂબર-ક્યુલોસિસ'

**અતિ-રો(-લો)મશ** વિ. [સં.] બહુ રુવાંટીવાળું

**અતિલિયા** સ્ત્રી. વિષને ખોરાકમાં મેળવી ખાવાની ક્રિયા

**અતિ-લોમશ** જુઓ 'અતિ-રોમશ.'

**અતિવ(-વિ)ખ** ન. [સં. अति-विषा, સ્ત્રી.] એ નામનો છોડ અને એની કળી, અતલસની કળી, વખમો

**અતિ-વર્તન** ન. [સં.] ઉલ્લંઘન, અતિક્રમણ

**અતિ-વર્તવું** સ.ક્રિ. [સં. अति-वर्त्, તત્સમ] ઉલ્લંઘન કરવું (આમાં ભૂ. કૃ. કર્તાના અન્વયે આવે છે.)

**અતિ-વર્તિત** વિ. [સં.] હદ બહાર ગયેલું. (૨) ચડિયાતું

**અતિ-વર્તી** વિ. [સં., પું.] હદ બહાર જનારું. (૨) ચડિયાતું થનારું [પહોંચેલું

**અતિ-વર્ધિત** વિ. [સં.] હદ બહાર વધેલું. (૨) ઉન્નતિને શિખરે

**અતિ-વંકું** (-વઙ્કું) વિ. [ + સં. वक्रक- > પ્રા. वंकअ-] ખૂબ વાંકું. (૨) વક્રોક્તિથી ભરેલું (કાવ્ય)

**અતિ-વાક્ય** ન. [સં.] વિવેકની મર્યાદા વટાવી ગયેલું વચન

**અતિ-વાદ** પું. [સં.] હદ બહારની ચર્ચા, વિતંડા. (૨) (લા.) બકવાદ, બડબડાટ

**અતિવાદી** વિ. [સં.] અતિવાદ કરનારું, 'એક્સ્ટ્રીમિસ્ટ' (મ.હ.)

**અતિ-વાસ** પું. [સં.] શ્રાદ્ધને આગલે દિવસે કરવામાં આવતો ઉપવાસ

**અતિ-વાસ્તવ-વાદ** પું. [સં.] અનિયમિત રીતે અંતશ્ચેતનામાંથી ઊઠતું કાવ્યમાં પ્રતિમાચિત્રણ, સર-રિયાલિઝમ' (ઉ. જો.)

**અતિવિખ** જુઓ 'અતિવખ.' [જાણનારું

**અતિ-વિદ્ય** વિ. [સં.] અપાર વિદ્વત્તાવાળું. (૨) શાસ્ત્રોનું રહસ્ય

**અતિવિષ** ન. [સં. अतिविषा સ્ત્રી.],-ષા સ્ત્રી. [સં.] અતલસ નામની વનસ્પતિ અને એની કળી (બચ્ચાંઓને માટેનું એક ઔષધ આપતી વનસ્પતિ), અતિવખ [અતિસ્રાવ

**અતિ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ઉલ્લંઘન, અતિક્રમણ. (૨) લોહીનો

**અતિ-વૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] જોઇયે એ કરતાં ઘણો વધારે પડતો વરસાદ. (૨) (લા.) અત્યંત વરસાદને કારણે પડતો ભીનો દુકાળ

**અતિ-વેચાણ** ન. [ + જુઓ 'વેચાણ'.] હદ કરતાં વધારે વેચાણ, 'ઓવર-સેઇલ'

**અતિ-વેધ** પું. [સં.] સૂર્યની પ્રભા દેખાવા લાગે તે પહેલાં બે ઘડીની અંદર થતી આગલી-પાછલી તિથિઓનો સંધિ

**અતિ-વેરો** પું. [+ જુઓ 'વેરો'.] સામાન્ય કર ઉપરાંત લેવામાં આવતો કર, 'સુપર-ટૅક્સ'.

**અતિ-વેલ** વિ. [સં.] હદ વટાવી ગયેલું, બેહદ, અતિશય. (૨) કાંઠાની મર્યાદા ઓળંગી ગયેલું

**અતિ-વેલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] મુકરર કરેલા સમય કરતાં થયેલી વધુ વાર. (૨) (લા.) ઢીલ, વિલંબ [સમયનું

**અતિ-વૈદિક** વિ. [સં.] વૈદિક સમયની પણ પૂર્વેના વધુ જૂના

**અતિ-વ્યાપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] વસ્તુનું સહજ લક્ષણ બીજી જુદી જ વસ્તુને પણ લાગુ પડે એ જાતનો લક્ષણદોષ, લક્ષણના ત્રણ દોષોમાંનો એક દોષ. (તર્ક.)

**અતિ-શનિ** પું. [સં.] શનિથી પણ વધુ દૂરના અંતરે રહેલો ગ્રહ, યુરેનસ-નેપ્ચ્યૂન-હર્ષલ-પ્લુટો વગેરેનો એ પ્રત્યેક ગ્રહ

**અતિ-શય** વિ. [સં.] ઘણું, બહુ, અત્યંત. (૨) પું. ચડિયાતાપણું, શ્રેષ્ઠતા. (૩) વિશિષ્ટતા

**અતિશય-તા, અતિશયિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] પુષ્કળતા. (૨) ચડિયાતાપણું. (૩) વિશિષ્ટતા [કહેલું, અત્યુક્ત

**અતિશયોક્ત** વિ. [ + સં. उक्त] હદથી આગળ વધી જઈ

**અતિશયોક્તિ** સ્ત્રી. [ + સં. उक्ति] અત્યુક્તિ. (૨) એ નામનો કાવ્યનો એક અર્થાલંકાર. (કાવ્ય.) [-અછૂત જાતિનું

**અતિ-શૂદ્ર** વિ. [સં.] શૂદ્રથી પણ વધુ ઊતરતી જાતિનું, અસ્પૃશ્ય

**અતિશે** વિ. [સં. अतिशय] ખૂબ, ઘણું, પુષ્કળ

**અતિ-શેષ** પું. [સં.] બાકી રહેલો છેવટનો થોડો ભાગ

**અતિ-શ્રદ્ધા** સ્ત્રી. [સં.] શ્રદ્ધાનો અતિરેક, અંધશ્રદ્ધા, 'સુપરસ્ટિશન' (બ.ક.ઠા.)

**અતિ-સમય** પું. [સં.] વધુ પડતો વીતી ગયેલો સમય. (૨) વિ. સમયને વધુ પડતું વટાવી ગયેલું, 'ઓવર-ડ્યૂ'

**અતિ-સર્ગ** પું. [સં.] દાન કરવાની ક્રિયા. (૨) દાન, બક્ષિસ

**અતિ-સંકુલ** (-સઙ્કુલ) વિ. [સં.] તદ્દન ગૂંચવાયેલું, બહુ ગોટાળાવાળું. (૨) ખૂબ જ સાંકડું [છેતરપિંડી

**અતિ-સંધાન** (-સન્ધાન) ન. [સં.] ઉલ્લંઘન, ભંગ. (૨)

**અતિ-સંધ્યા** (-સન્ધ્યા) સ્ત્રી. [સં.] સવાર-સાંઝની સંધ્યાના સમયથી જરા વધુ પડતી સમયમર્યાદા

**અતિ-સંરક્ષક** (-સંરક્ષક) વિ. [સં.] ઘણો બચાવ કરનારું (૨) (લા.) રૂઢિચુસ્ત, સ્થિતિચુસ્ત

**અતિ(-તી)-સાર** પું. [સં.] વધુ પડતા ઝાડા થઈ જવાનો રોગ. (૨) મરડાનો રોગ. (૩) સંઘરણીનો રોગ

**અતિસાર-કું** વિ. [+ સં. + ગુ. 'કું' ત.પ્ર.] અતીસારનું રોગી [આકરું તપ

**અતિ-સાંતપન** (-સાન્તપન) ન. [સં.] એક જાતનું ખૂબ જ

**અતિ-સાંવત્સર,-રિક** (-સાંવત્સર,-રિક) વિ. [સં.] સંવત્સર-વર્ષ કરતાં વધુ સમય માટે લંબાતું

**અતિ-સૂક્ષ્મ** વિ. [સં.] અત્યંત બારીક, 'ઇન્ફિનિટેસિમલ'

**અતિસૂક્ષ્મ-કલન** ન. [સં.] ઘણી નાની રાશિઓનું ગણિત, 'ઇન્ફિનિટેસિમલ કૅલ્ક્યૂલસ' (ગ.)

**અતિસૂક્ષ્મ-સંખ્યા-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] તદ્દન નાની સંખ્યા સંબંધી ગણિત, 'કૅલ્ક્યૂલસ'

**અતિ-સૃષ્ટ** વિ. [સં.] દાનમાં આપેલું

**અતિ-સ્તુતિ** સ્ત્રી. [સં.] વખાણનો અતિરેક, ખુશામત

**અતિ-સ્નાતક** વિ. [સં.] સ્નાતક(બી.એ. વગેરે પદવી)ની કક્ષાની પછીનું, અનુસ્નાતક (આ.બા.)

**અતિ-હસિત** ન. [સં.] હાસ્યના છ ભેદોમાંનો એક. (કાવ્ય.)

**અ-તીક્ષ્ણ** વિ. [સં.] તીક્ષ્ણ નહિ તેવું, બૂઠું

**અતીક્ષ્ણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] તીક્ષ્ણતાનો અભાવ. (૨) શાંત સ્વભાવ, સૌમ્યતા. (૩) મંદતા, ઢીલાશ. (૪) જડ બુદ્ધિ

**અતીચાર** જુઓ 'અતિચાર'.

**અતીત**[1] વિ. [+ સં. इत] પસાર થયેલું, વીતેલું. (૨) ઓળંગી ગયેલું. (૩) પું. જેણે સંસારનો ત્યાગ કર્યો છે તેવો વૈરાગી સાધુ. (૪) ગૃહસ્થધર્મનો સ્વીકાર કરી ઊભી થયેલી દસનામી ગોસાંઈ બાવાઓની જ્ઞાતિનું અને એનો પુરુષ

**અતીત**[2] વિ. [સં. अतिथि] અતિત, અતિથિ, પરોણો, મહેમાન

**અતીતકાલિક, અતીતકાલીન** વિ. [સં.] સમય ઘણો પસાર થઈ ગયો હોય તેવું, અતિ-પ્રાક્કાલીન

**અતીત-દર્શન** ન., **અતીત-વાદ** પું. [સં.] પ્રત્યક્ષ વસ્તુ સિવાય પોતાના આત્મા અને બીજી બધી વસ્તુઓનું જ્ઞાન મેળવી શકાય તેવો સિદ્ધાંત-વાદ

**અતીતવાદી** વિ. [સં., પું.] અતીતવાદમાં માનનારું

**અતીત-વિષયક** વિ. [સં.] ભૂતકાળ સંબંધી [બાવાની સ્ત્રી

**અતીતાણી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આણી' સ્ત્રીપ્રત્યય] અતીત-ગોસાંઈ

**અ-તીર** વિ. [સં.] કાંઠા વિનાનું

**અતીરેક** જુઓ 'અતિરેક'. [આવ્યું તેવું

**અ-તીર્ણપૂર્વ** વિ. [સં.] પૂર્વે જેને તરી જવામાં નથી

**અ-તીર્થ** ન. [સં.] અપવિત્ર સ્થળ. (૨) તીર્થંકરે તીર્થ એટલે સાધુ-સાધ્વી-શ્રાવક-શ્રાવિકારૂપ સંઘ સ્થાપ્યા પહેલાંનો અને પછીનો સમય. (જૈન.) (૩) વિ. અપૂજ્ય

**અ-તીર્થંકર** (-તીર્થઙ્કર) પું. [સં.] તીર્થંકરની પદવી નથી મળી તેવો સંપૂર્ણ જ્ઞાની માણસ. (જૈન.)

**અ-તીર્થંકર સિદ્ધ** (-તીર્થઙ્કર-) પું. [સં.] તીર્થંકર પદ પામ્યા સિવાય મુક્તિ પામનારો માણસ

**અતીવ** ક્રિ.વિ. [સં.] અતિશય, ઘણું, બહુ જ

**અ-તીવ્ર** વિ. [સં.] તીવ્ર નહિ તેવું, મંદ. (૨) સામાન્ય ગતિ–સ્વભાવવાળું

**અતીસાર** જુઓ 'અતિસાર'.

**અતીંદ્રિય** (અતીન્દ્રિય) વિ. [સં. अति + इन्द्रिय] ઇંદ્રિયોના વિષયોની લાલસાને વટાવી ગયેલું, ઇંદ્રિયાતીત. (૨) ઇંદ્રિયોનો જે વિષય નથી તેવું (પરબ્રહ્મ). (૩) વિ. (લા.) અગોચર, 'ઇમ્પર્સેપ્ટિબલ' ['મિસ્ટિસિઝમ' (દ.બા.)

**અતીંદ્રિય-વાદ** (અતીન્દ્રિય-) પું. [સં.] ગૂઢવાદ, રહસ્યવાદ,

**અતીંદ્રિયવાદી** (અતીન્દ્રિય-) વિ. [સં., પું.] અતીંદ્રિયવાદમાં માનનારું, 'મિસ્ટિક' [તેવું, અતુલ્ય, અનુપમ

**અ-તુલ** વિ. [સં.] જેની તુલા – સરખામણી ન કરી શકાય

**અ-તુલનીય** વિ. [+ સં. तोलनीय] જેની તુલના ન થઈ શકે તેવું, અતોલનીય

**અ-તુલિત** વિ. [સં.] જેની તુલના કરવામાં આવી નથી તેવું, અજોડ, અનુપમ. (૨) (લા.) અમાપ, અસીમ

**અ-તુલ્ય** વિ. [સં.] અસમાન, અસદૃશ. (૨) બેહદ, ખૂબ

**અ-તુષ્ટ** વિ. [સં.] અસંતુષ્ટ, અપ્રસન્ન, સંતોષ થયો નથી તેવું

**અ-તૂટ** વિ. [+ જુઓ 'તૂટવું.'] તોડવું તૂટે નહિ તેવું, અખંડ

**અ-તૃતીય** વિ. [સં.] જેને એક કરતાં વધુ સમોવડિયું નથી તેવું

**અ-તૃપ્ત** વિ. [સં.] ધરાયા વિનાનું, ભૂખ્યું. (૨) (લા.) અસંતુષ્ટ. (૩) (લા.) નાખુશ, નારાજ

**અ-તૃપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ધરાયાપણાનો અભાવ, ભૂખ. (૨) (લા.) અસંતોષ. (૩) નાખુશી [નિઃસ્પૃહી

**અ-તૃષ્ણ** વિ. [સં.] તૃષ્ણા વિનાનું, સંતુષ્ટ. (૨) ઇચ્છા વિનાનું,

**અ-તૃષ્ણા** સ્ત્રી. [સં.] તૃષ્ણાનો અભાવ, સંતુષ્ટતા. (૨) નિઃસ્પૃહિતા

**અ-તેજ** વિ. [સં. अ-तेजस्] તેજ વિનાનું, ઝાંખું

**અ-તેજસ્વી** વિ. [સં., પું.] તેજ-પ્રકાશ વિનાનું. (૨) લા.) નિર્માલ્ય, નમાલું

**અતેડું** વિ. જુઓ 'અતડું.'

**અ-તોડ** વિ. [+ જુઓ, તોડવું.'] તોડી ન શકાય તેવું, નતોડિયું

**અ-તોલ** વિ. [સં. अ-तुल्य > પ્રા. अ-तुल्ल] જુઓ 'અ-તુલ્ય.'

**અ-તોલનીય** વિ. [સં.] જુઓ 'અ-તુલનીય.' [અર્ક

**અત્તર** ન. [અર. ઇત્ર્] પુષ્પ વગેરે સુગંધી પદાર્થોમાંથી કાઢેલો

**અત્તર-કાલ(-ળ)** ક્રિ. વિ. [સં. अत्र-काल.] અત્યારે ને અત્યારે

**અત્તર-ગુલાબ** ન., બ. વ. [જુઓ 'અત્તર' + 'ગુલાબ.'] અત્તર અને ગુલાબજળ [ને અત્યારે, અબઘડી, હમણાં જ

**અત્તર-ઘડી** ક્રિ. વિ. [સં. अत्र-घटिक > પ્રા. °ઘડિઅ] અત્યારે

**અત્તર-દાન** ન. [જુઓ 'અત્તર' + ફા. પ્રત્યય], **-ની** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] અત્તર રાખવાનું વાસણ, અત્તરિયું

**અત્તર-પગલે** ક્રિ. વિ. [સં. अत्र + જુઓ 'પગલું' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] આ પગલે, હમણાં જ

**અત્તર-સા(૦અ,૦હે)ત, અત્તર-સાહેદ** ક્રિ.વિ. [સં. अत्र + અર. 'સાઅત્'] આ જ પળે, આ જ ક્ષણે, હમણાં જ

**અત્તરિયું** ન. [જુઓ 'અત્તર + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અત્તરદાની

**અત્તરિયો** વિ., પું. [જુઓ 'અત્તરિયું.] અત્તર વગેરે સુગંધી પદાર્થોનો વેપારી, સરૈયો

**અત્તરી** વિ. [જુઓ 'અત્તર + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અત્તરને લગતું. (૨) પું. અત્તરિયો [યૂનાની હકીમ

**અત્તાર,-રી** પું. [અર. 'ઇત્ર્' દ્વારા] અત્તરિયો. (૨)

**અત્તી** સ્ત્રી. [સં.] લાકડી કે પરોણાને છેડે કાંઈ ઉખેડવા લગાવવામાં આવતી લોખંડ વગેરેની પટ્ટી, ખરપિયાનું પાનું

**અત્યદ્ભુત** વિ. [સં. अति + अद्भुत] અત્યંત આશ્ચર્યજનક, અચંબો પમાડે તેવું, બહુ નવાઈ જેવું

**અત્યધિક** વિ. [સં. अति + अधिक] ખૂબ જ ઘણું, અત્યંત

**અત્યનુમંદ્ર** (-મન્દ્ર) ન. [+ સં. अति + अनुमन्द्र] અનુમંદ્ર નામના ધીમા સપ્તકથી નીચેનું સપ્તક. (સંગીત.)

**અત્યમ્લ** વિ. [સં. अति + अम्ल] ખૂબ જ ખાટું

**અત્યય** પું. [સં. अति + अय] ઉલ્લંઘન, અતિક્રમણ. (૨) નાશ, અંત, મરણ

**અત્યર્થ** પું. [સં. अति + अर्थ] વધારે પડતો અર્થ. (૩) અયોગ્ય અર્થ. (૩) વિ. ઘણું, પુષ્કળ, બેહદ

**અત્યલ્પ** વિ. [સં. अति + अल्प] અત્યંત થોડું, સ્વલ્પ
**અત્યંત** (અત્યન્ત) વિ. [સં. अति + अन्त] હદ વટાવી ગયેલું, અપાર, ઘણું, બેશુમાર
**અત્યંતાભાવ** (અત્યન્તા-) પું. [સં. अत्यन्त + अ-भाव] અસ્તિત્વની સંપૂર્ણ શૂન્યતા, સદંતર અભાવાત્મક સ્થિતિ. (૨) પાંચ પ્રકારના અભાવોમાંનો એક. (તર્ક.)
**અત્યાકૃષ્ટ** વિ. [સં. अति-आकृष्ट] તાણીતૂસીને ખેંચેલું (અર્થ વગેરે) [ઉગ્ર ઇચ્છા
**અત્યાકાંક્ષા** (-કાઙ્ક્ષા) સ્ત્રી. [સં. अति + आ-काङ्क्षा] અતિ
**અત્યાકાંક્ષી** (-કાઙ્ક્ષી) વિ. [સં. પું.] અતિ ઉગ્ર ઇચ્છાવાળું
**અ-ત્યાગ** પું. [સં.] ત્યાગ-વૈરાગ્યનો અભાવ. (૨) દાન ન આપવું એ [સંન્યાસી)
**અત્યાગી** વિ. [સં.] જેણે ત્યાગ નથી કર્યો તેવું (ગૃહસ્થ
**અત્યાગ્રહ** પું. [સં. अति + आग्रह] અત્યંત આગ્રહ, સખત તાણ (૨) હઠ, જિદ્દ [હઠીલું, જિદ્દી
**અત્યાગ્રહી** વિ. [સં., પું.] અત્યંત આગ્રહ કરનારું. (૨)
**અત્યાચાર** પું. [સં. अति + आचार] આચારનો અતિરેક. (૨) (લા.) અનુચિત વર્તન, અધર્માચરણ. (૩) ભારે જોર-જુલમ. (૪) સ્ત્રીઓ ઉપર કરવામાં આવતો બળાત્કાર
**અત્યાચારી** વિ. [સં.] અત્યાચાર કરનારું
**અ-ત્યાજ્ય** વિ. [સં.] જેનો ત્યાગ કરી ન શકાય તેવું. (૨) અદેય. (૩) ગ્રાહ્ય [પરમ સુખ
**અત્યાનંદ** (-નન્દ) પું. [સં. अति + आनन्द] ઘણો આનંદ. (૨)
**અત્યાર-પછી** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'અત્યારે' + 'પછી.'] હવે પછી
**અત્યાર-પહેલાં** (પૅ:લાં) ક્રિ.વિ. [જુઓ 'અત્યારે' + 'પહેલું' + ગુ. 'આં' પ્રત્યય] આ સમય પૂર્વે
**અત્યાર લગણ, અત્યાર લગી, અત્યાર વેર, અત્યાર સુધી** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'અત્યારે + અનુક્રમે 'લગણ'-'લગી'-'વેર' -'સુધી.'] આ સમય પર્યંત, હમણાં સુધી
**અત્યાર-સોરું** ક્રિ.વિ., -રાં ક્રિ.વિ. [જુઓ 'અત્યારે' + 'સોરું'-સુધીનું + ગુ. 'આં' પ્રત્યય.] અત્યાર સુધી
**અત્યારૂઢ** વિ. [સં. अति + आरूढ] ખૂબ જ ઊંચે ચડેલું. (૨) (લા.) અત્યંત વિદ્વાન. (૩) અત્યંત રૂઢિચુસ્ત
**અત્યારે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'આ' + 'ત્યારે.'] આ સમયે, અબઘડી, અટાણે, હમણાં [સ્ત્રીઓનો એક રોગ
**અત્યાર્તવ** પું [સં. अति + आर्तव] રજસ્રાવ ઘણો થવાનો
**અત્યાવશ્યક** વિ. [સં. अति + आवश्यक] અત્યંત જરૂરી. (૨) ખૂબ જ અગત્યનું [આશાવાળું
**અત્યાશાન્વિત** વિ. [સં. अति + आशा + अन्वित] વધુ પડતી
**અત્યાસક્તિ** સ્ત્રી. [સં. अति + आसक्ति] આસક્તિનો અતિરેક, અતિશય લગની, પ્રબળ રાગ [ખાવું એ
**અત્યાહાર** પું. [સં. अति + आहार] હદ કરતાં ખૂબ વધુ
**અત્યાહારી** વિ. [સં., પું.] અતિ-આહાર કરનારું, ખાઉધરું
**અત્યાહિત** ન. [સં. अति + आहित] ભારે મોટું સંકટ, વિપત્તિ
**અત્યુક્ત** વિ. [સં. अति + उक्त] ખૂબ વધારી વધારીને કહેલું. (૨) ભારપૂર્વક કહેલું
**અત્યુક્તિ** સ્ત્રી. [સં. अति + उक्ति] ખૂબ વધારી વધારીને કરવામાં આવેલું કથન, અતિશયોક્તિ, 'ઓવર-સ્ટેઇટમેન્ટ' (અ. રા.) (૨) એક અલંકાર. (કાવ્ય.)
**અત્યુગ્ર** વિ. [સં. अति + उग्र] અત્યંત ઉગ્ર, ખૂબ આકરું
**અત્યુચ્ચ** વિ. [સં. अति + उच्च] ખૂબ જ ઉચ્ચ કોટિનું. (૨) ઘણું ઉમદા [ઉગ્ર, ઘણું આકરું
**અત્યુત્કટ** વિ. [સં. अति + उत्कट] અત્યંત ઉત્કટ, ખૂબ જ
**અત્યુત્કૃષ્ટ** વિ. [સં. अति + उत्कृष्ट] ખૂબ જ ઊંચા પ્રકારનું, શ્રેષ્ઠતમ, અતિ ઉત્તમ
**અત્યુત્તમ** વિ. [સં. अति + उत्तम] ખૂબ જ ઉત્તમ, શ્રેષ્ઠતમ
**અત્યુત્પાદન** ન. [સં. अति + उत्पादन] સારી એવી ઊપજ, પુષ્કળ પ્રમાણમાં થયેલી કે થતી પેદાશ [ઉત્સાહ
**અત્યુત્સાહ** પું. [સં. अति + उत्साह] ઘણો ઉમંગ, પ્રબળ
**અત્યુત્સાહી** વિ. [સં, પું.] પ્રબળ ઉત્સાહવાળું, ભારે ઉમંગી, ખંતીલું [અધીરું
**અત્યુત્સુક** વિ. [સં. अति + उत्सुक] અત્યંત આતુર, ખૂબ
**અત્યુદાર** વિ. [સં. अति + उदार] ખૂબ ઉદાર, ભારે મોટા દિલનું [રોગ. (વૈદ્યક.)
**અત્યુદ્ગાર** પું. [સં. अति + उद्गार] બહુ ઓડકાર આવવાનો
**અત્યુન્નત** વિ. [સં. अति + उन्नत] ખૂબ જ ઊંચું રહેલું, ખૂબ ઊંચું. (૨) ઉમદા
**અત્યુપયુક્ત** વિ. [સં. अति + उपयुक्त] ખૂબ જ ઉપયોગી
**અત્યુપયોગ** પું. [સં. अति + उपयोग] ઘણી વપરાશ. (૨) (લા.) દુરુપયોગ
**અત્યુપયોગી** વિ. [સં., પું.] ઘણી વપરાશનું. (૨) ઘણું અગત્યનું
**અત્યુષ્ણ** વિ. [સં. अति + उष्ण] ખૂબ જ ઊનું, ગરમાગરમ. (૨) (લા.) ક્રોધી [ગરમી
**અત્યુષ્ણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] પ્રબળ ગરમ હોવાપણું. (૨) ઘણી
**અત્ર** ક્રિ. વિ. [સં.] અહીં, આ સ્થળે
**અત્ર-ત્ય** વિ. [સં.] અહીંનું, આ સ્થળનું
**અ-ત્રપ** વિ. [સં.] લજ્જા વિનાનું, નિર્લજ્જ, બેશરમ
**અ-ત્રપા** સ્ત્રી. [સં.] લજ્જાનો અભાવ, બેશરમી
**અત્ર-મતં** (-મતમ્) ન. [સં.], **-તું** ન. [ + જુઓ 'મતું'.] લખી આપનારની સંમતિ છે એ બતાવવા જ્યાં સહી કે અંગૂઠાનું કે એવું કોઈ અન્ય ચિહ્ન કરી આપવામાં આવે છે તે સ્થાન (ખતપત્ર-દસ્તાવેજ વગેરેમાં, સામાન્ય રીતે ડાબી બાજુના અર્ધમાં; નવાં ક્ષખાણોમાં હવે જમણી બાજુ.)
**અત્ર-સાખ**(-ખ્ય) સ્ત્રી. [ + જુઓ 'સાખ.[૬]'] 'અત્રમતું'ની સામી બાજુના અર્ધમાં સાક્ષીઓની સહીઓ કરવામાં આવે છે એ વિભાગ, તત્ર સાખ
**અત્રિ** પું. [સં.] પ્રાચીનતમ સાત ઋષિઓમાંના એક ઋષિ. (સંજ્ઞા.) (૨) આકાશમાં ધ્રુવ આસપાસ ફરતા દેખાતા સપ્તર્ષિના સાત તારાઓમાંનો પહેલો ડાબી બાજુનો તારો. (સંજ્ઞા.)
**અ-ત્રિગુણ** વિ. [સં.] સત્ત્વ રજસ્ અને તમસ્ એ ત્રણ ગુણ જેમાં નથી તેવું, ત્રિગુણાતીત (બ્રહ્મ)
**અ-ત્રુટિત** વિ. [સં.] નહિ તૂટેલું, સળંગ, અખંડિત [સળંગ
**અ-ત્રૂટ,૰ક** વિ. [+ સં. त्रुट् ધાતુ દ્વારા] તૂટક નહિ તેવું, અખંડ,
**અત્રે** ક્રિ. વિ. [સં. + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] જુઓ 'અત્ર.'
**અત્રે-થી** ક્રિ. વિ. [+ ગુ. 'થી' પાં.વિ.ના અર્થનો અનુગ] અહીંથી, આ સ્થળેથી

**અ-ત્રૈગુણ્ય** ન. [સં.] સત્ત્વ રજસ્ તમસ્ એ ત્રણ ગુણોથી પર ત્રિગુણાતીત સ્થિતિ [એવા માત્ર પ્રયોગમાં)

**અથ** ઉભ. [સં.] હવે., અહીંથી, (૨) (લા.) આરંભ ('અથથી'

**અથ-ઇતિ** ક્રિ. વિ. [સં. સંધિ વિનાનું; બાકી अथेति] આરંભથી લઈ ને અંત સુધી

**અ-થક** વિ. [ + જુઓ 'થાકવું.'] થાક્યા વિના કામ કર્યે જનારું

**અથ-કિં** (–કિમ્),૦ **કિમ્** કે.પ્ર. [સં.] હવે શું ? (૨) (લા.) હા, એમજ, બરાબર

**અ-થક્ક** ક્રિ. વિ. [ દે. પ્રા. अत्थक्क] થાક્યા વિના, અથક

**અથ-ચ** ઉભ. [સં.] વળી, અને વળી, તેમજ [પથર

**અથડ-પથડ** ક્રિ. વિ. [રવા.] ગમે તેમ, આડું અવળું, અથર-

**અથડવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'આથડવું.'] અથડાવું, અથડાઈ પડવું, ભટકાવું, અફળાવું. (૨) (લા.) તકરાર કરવી. (૩) ફાંફાં મારવાં, ભટકવું

**અથડા-અથડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અથડાવું'-દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] સામસામાં અથડાઈ પડવું એ, અફળા-અફળી. (૨) (લા.) રખડપાટ, (૩) તકરાર, લડાઈ [રઝળુ

**અથડાઉ** વિ. [જુઓ 'અથડાવું'.+ગુ. 'આઉ' કૃ.પ્ર.] રખડુ,

**અથડાટ** પું. [જુઓ 'અથડાવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] અફળામણ, અથડામણ

**અથડાતું-કુટાતું** વિ. [જુઓ 'અથડાવું' + 'કુટાવું' + બંનેને ગુ. 'તું' વર્ત.કૃ.] ધક્કા ખાતું, ટિચાતું ટિચાતું

**અથડામણ** (-(ણ્ય)સ્ત્રી. [જુઓ 'અથડાવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ.પ્ર.] અફળામણ, ટિચામણ. (૨) હાલાકી. (૩) (લા.) કડાકૂટ, માથાકૂટ. (૪) અડચણ, હરકત. (૫) લડાઈ, ઝઘડો

**અથડામણ-કુટામણ** (અથડામણ્ય-કુટામણ્ય) સ્ત્રી. [+'કુટાવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ.પ્ર.] આમતેમ જવાની અને પાછા ફરવાની હેરાનગત, અફળામણ, ટિચામણ

**અથડામણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અથડાવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'અથડામણ.' [કરાવવી. (૪) વાયદે ચડાવવું

**અથડાવવું** જુઓ 'અથડાવું'માં. (૨) પછાડવું. (૩) (લા.) મહેનત

**અથડાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'આથડવુ.'] અફળાવું, ભટકાવું, ટિચાવું (બે ચીજોનું પરસ્પર જોસપૂર્વક ભટકાવું.) (૨) (લા.) ગોદા ખાવા, ધક્કા ખાવા. (૩) બોલાચાલી થવી, તકરાર થવી. (૪) રખડવું, ભટકવું. (૫) ફાંફાં મારવાં, **અથડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. [રાસ, ઉનાળ

**અથડૂક** સ્ત્રી. [રવા.] અન્નજળનો શ્વાસનળીમાં પ્રવેશ, અંત-

**અથ-થી** ઉભ. [સં. अथ + ગુ. 'થી' પા.વિ. નો અનુગ] આરંભથી, શરૂઆતથી

**અથર-પથર** વિ. [રવા.] જુઓ 'અથડ-પથડ.' (૨) જેમ તેમ લબડતાં કપડાં પહેર્યાં હોય તેવું, સટરપટર

**અથરાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'અથરું' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] અસ્થિરતા, ચંચળતા. (૨) અધીરાઈ, ઉતાવળ. (૩) (લા.) ગભરાટ, મૂંઝવણ

**અથરું**,-**યું** વિ. [સં. अस्थिरक- > પ્રા. अ-त्थिरअ-] અસ્થિર, ચંચળ. (૨) અધીરું. (૩) ઉતાવળિયું. (૪) (લા.) ગભરાયેલું, મૂંઝાયેલું, ગાભરું

**અથર્વ**, ૦**ણ**, ૦**વેદ** પું. [સં.] ચાર વેદોમાંનો ચોથો વેદ

**અથર્વવેદી** વિ. [સં., પું.] જેનો વેદ અથર્વ છે તેવું (બ્રાહ્મણ). (૨) અથર્વવેદને લગતું [(બ.ક.ઠા.)

**અથ-લેખ** પું. [સં.] પ્રાસ્તાવિક લખાણ, પ્રસ્તાવના, 'પ્રોલોગ'

**અથ-વા** ઉભ. [સં.] કિંવા, વા, કે, યા, યા તો, અગર

**અથવા તો** ઉભ. [+ જુઓ 'તો.'] અથવા

**અથવાર** (અ:થ-) વિ. જુઓ 'હથવાર'.

**અથવાવું** પ્રે. કર્મણિ, સ. ક્રિ. [જુઓ 'આથવું'–'અથાવવું'] આથો આવ્યો હોય એવું થવું, ખમીર ચડવું. (૨) મીઠું ચડવું, મસાલો ચડવો

**અથ-શ્રી** સ્ત્રી. [સં.] પ્રારંભ, શરૂઆત

**અ-થાક**[1](–ગ) વિ. [દે. પ્રા. अत्थग्घ મળે છે., સં.માં अस्ताग(घ) છે.] ખૂબ ઊંડું, અતાગ, અગાધ, અપાર

**અ-થાક**[2] વિ. [+ જુઓ 'થાકવું.'] થાક્યા વગરનું, અવિશ્રાંત

**અથાગ** જુઓ 'અથાક.[1]'

**અથાણિયો** વિ., પું. [જુઓ 'અથાણું' + 'ઇયું' ત.પ્ર.] માત્ર અથાણું જ થાય તેવી કેરીનો એક જાતનો આંબો

**અથાણું** · ન. [જુઓ 'આથવું' દ્વારા.'] મીઠું અને રાઈ-મેથી-મરચાંનો ભૂકો તેલમાં ભેળવી લાંબા સમય સુધી ન બગડે તેવી જાતનાં ફળ-કંદ વગેરે, આથણું, સંધાણું, અચાર. [૦**કરવું** (રૂ.પ્ર.) નકામું ઘાલી મૂકવું, રાખી મૂકવું. ૦**ના(–નાં)ખવું** (રૂ.પ્ર.) અથાણું કરી બરણી વગેરેમાં ભરી રાખવાનું કરવું]

**અથામણ** ન. [જુઓ 'આથવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ.પ્ર.] અથાણાં કરી આપવાનું મહેનતાણું

**અથાવવું, અથાવું** જુઓ 'આથવું'માં.

**અથેડો** પું. જમતાં ભાણામાં છોડેલું મિશ્રિત થઈ ગયેલું અજીઠું, ફોદો (જે અન્ય કોઈ ને ખાતાં સૂગ આવે.), ગંદી છાંડ

**અથેતિ** ક્રિ. વિ. [સં. अथ + इति] આરંભથી લઈ અંત સુધી, સંપૂર્ણ, અથ-ઇતિ

**અથેલી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ [બેશુમાર

**અ-થોક**(–ગ) વિ. [સં. अ-स्तोक, થોડું નહિ] થોકબંધ. અગણિત,

**અથોટી**[1] (અ:થોટી) સ્ત્રી. જુઓ 'હથોટી.' [એના હારડો

**અથોટી**[2] સ્ત્રી. શેરડીના ઊકળતા રસમાં પાયેલો આદુના કકડા-

**અથોડી**,–**ડો** (અ:થો-) જુઓ 'હથોડી'.

**અથોપો** પું. આધાર, ટેકો

**અ-થોભ** વિ. [+ જુઓ 'થોભવું.'] હદ વિનાનું, બેશુમાર

**અદક**-[સં. अधिक ઉપરથી સીધું સમાસના પૂર્વ પદ તરીકે] અધિક

**અદક-જીભું** વિ. [ + 'જીભ' + 'ઉં' ત.પ્ર.] વધુ પડતું બોલ્યા કરે તેવી જીભવાળું, અદકબોલું, વાતોડિયું, (૨) (લા.) માન મૂકીને બોલનારું, બટકબોલું

**અદકડું** વિ. [+ ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] વધુ પડતું ડાહ્યું થઈ બેઉ બાજુ ઢોલકી વગાડે–અભિપ્રાય આપે–ડખલ કરે તેવું, દોઢડાહ્યું

**અદક-પાંસળિયું, અદક-પાંસળું** વિ. [ + ગુ. પાંસળી + ગુ. 'ઇયું'–'ઉં' ત.પ્ર.] (લા.) ડાહ્યું થઈ મત આપનારું કે કામ કરવા મંડી પડનારું. (૨) આરવીતડું, તોફાની

**અદક-બોલું** વિ. [ + 'બોલવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] અદકજીભું, પૂછ્યા વિના પણ બોલ બોલ કરનારું

**અદક-લાવડું** વિ. [ + જુઓ 'લવવું' દ્વારા.] વગર બોલાવ્યે વચમાં બોલનારું

**અદક-લાંપડું** વિ. [+ જુઓ 'લાંપડું.'] (લા.) ઘાલમેલ કરનારું. (૨) ચાડિયું

**અદકું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] અધિક, વધારાનું

**અદકેરડું, અદકેરું** વિ. [+ ગુ. 'એરું' ત.પ્ર.] વધુ

**અદક-ભાગી** વિ. [+ સં., પું.] અધિક ભાગ્યવાળું, બડભાગી

**અ-દક્ષ** વિ. [સં.] અકુશળ, અચતુર. (૨) પ્રમાદી, ગાફેલ, અસાવધ (૩) મૂર્ખ, બેવકૂફ

**અદક્ષ-તા** સ્ત્રી. [સં.] દક્ષતાનો અભાવ. (૨) બાઘાઈ

**અ-દક્ષિણ** વિ. [સં.] જુઓ 'અદક્ષ'.

**અદગરે** પું. કર, વેરો

**અ-દગ્ધ** વિ. [સં.] નહિ બળેલું, નહિ દાઝેલું

**અદગ્ધ-શીલ** વિ. [સં.] સળગી ન ઊઠે તેવું

**અદ-ઘટતું** વિ. ['અ' + પ્રક્ષિપ્ત 'દ' + 'ઘટવું' + ગુ. 'તું' વ.કૃ.] અણઘટતું, ગેરવાજબી [ઘડીએ, હમણાં જ

**અદ-ઘડી** ક્રિ.વિ. [સં. अद्य > પ્રા. अद्द + જુઓ 'ઘડી.'] આ

**અ-દત્ત** વિ. [સં.] નહિ આપેલું, આપ્યા વિનાનું. (૨) રાખી મૂકેલું, 'રિઝર્વ્ડ' (ચં. ન.) (૩) ન. શાસ્ત્ર વિરુદ્ધ આપેલું

**અ-દત્તા** સ્ત્રી. [સં.] અવિવાહિતા સ્ત્રી [ચોરી, અપહરણ

**અદત્તાદાન** ન. [સં. अ-दत्त + आ-दान] ન દીધેલાનો સ્વીકાર,

**અદના, -નું** વિ. [અર. 'દની' નું શ્રેષ્ઠતાવાચક રૂપ 'અદ્‌ના' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] સૌથી હલકા દરજ્જાનું, તુચ્છ, મામૂલી. (૨) દીન, રંક, ગરીબ

**અદ-પડિયાળું** જુઓ 'અધ-પડિયાળું.'

**અદબ** સ્ત્રી. [અર.] માનમર્યાદા, મલાજો. (૨) બંને હાથ કોણી સુધી વાળી હથેળીઓ પડખામાં દબાય એવી મર્યાદાવાળી સ્થિતિ [૰કરવી, ૰પાળવી, ૰રાખવી (રૂ. પ્ર.) ગુરુજનો સમક્ષ વિવેકપુરઃસર વણબોલ્યા રહેવું] [ક્રિયા

**અદબ-તર** (-રથ) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'તરવું.'] અદબ વાળીને તરવાની

**અદબદ** વિ. [સં. अद्भुत] અદ્‌ભુત, આશ્ચર્યજનક. (૨) (લા.) અનિશ્ચિત, અસ્પષ્ટ. (૩) અચોક્કસ, સંશયગ્રસ્ત

**અદબદા** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'અદબદ.'] અદ્‌ભુત રીતે

**અદબ-પૂર્વક** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'અદબ' + સં.], **અદબ-સર** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'અદબ' + ગુ. 'સર' અનુગ] અદબથી, મર્યાદાપુરઃસર [(૨) નિરંકુશ

**અ-દમનીય, અ-દમ્ય** વિ. [સં.] દબાવી કચડી ન શકાય તેવું.

**અદમનીય-તા, અદમ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] દબાવી કચડી ન શકાય તેવી પરિસ્થિતિ. (૨) નિરંકુશતા

**અ-દય** વિ. [સં.] દયાહીન, નિર્દય [ક્રૂરતા

**અદય-તા** સ્ત્રી. [સં.] દયાહીનપણું, નિર્દયતા. (૨) કઠોરપણું,

**અદરક** જુઓ 'અદ્રક.' [થવા), આખરવું

**અદ(-ધ)રકવું** સ. ક્રિ. (દૂધમાં) મેળવણ નાખવું (દહીં

**અદરસ** ન. [સં. आर्द्र-द्वारा] આદુનો રસ, અદ્રક-રસ

**અદરાવવું** જુઓ 'આદરવું' માં. (૨) (લા.) વેશવાળ કરાવવું. (પારસી.) [થવું (પારસી.)

**અદરાવું** જુઓ 'આદરવું'માં. (૨) પરણવાને બંધાવું, સગપણ

**અદરો** પું. [ગ્રા.] કારીગરોને છૂટીનો દિવસ, અણોજો, અકતો

**અ-દર્શન** ન. [સં.] ન દેખાવું એ, તિરોભાવ. (૨) લોપ. (૩) મરણ

**અ-દર્શનીય** વિ. [સં.] જોવા લાયક નહિ તેવું. (૨) (લા.) કદરૂપું, કૂબડું

**અ-દલ**[1] (-ળ), વિ. [સં.] દલ-પાંદડી વિનાનું. (૨) દાળ (કણનાં બે ફાડચાં) ન પડે તેવું (ધાન્ય)

**અદલ**[2] વિ. [અર. અદ્‌લ] બરાબર, ખરું, યથાર્થ. (૨) નેકીવાળું, પ્રામાણિક [૰કાંટો (રૂ. પ્ર.) શુદ્ધ ઇન્સાફ, ૰નો ઘંટ (-ઘણ્ટ) (રૂ. પ્ર.) શુદ્ધ ઇન્સાફ માટે નિમંત્રણ]

**અદલ-તા** સ્ત્રી. [+ સં. ત.પ્ર.] નેકી, પ્રામાણિકતા

**અદલ-ફદલ** વિ. [રવા.] શરીરે ગોળ-મટોળ અને જાડું

**અદલ-બદલ** વિ. [જુઓ 'બદલો',-દ્વિર્ભાવ.] એકબીજાને એકબીજામાં ફેરવેલું. (૨) (અદલ્ય-બદલ્ય) સ્ત્રી. અદલાબદલી, ફેરબદલો

**અદલા-બદલી** સ્ત્રી., **અદલા(-લો)-બદલો** પું. [જુઓ 'અદલ-બદલ' + બેઉને 'ઓ' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ફેરબદલો, સાટાપાટા, વિનિમય

**અદ-વારકું** વિ. [સં. अद्य (આજ) + वार + ગુ. 'કું' ત.પ્ર.] આજનું, આજના દિવસે થયેલું

**અ-દહન** ન. [સં.] દહનક્રિયાનો અભાવ

**અદહન-શીલ** વિ. [સં.] બળી ન શકે તેવું

**અ-દળ** જુઓ 'અ-દલ.'[1] [ઉઘરાવવા-પણું

**અ-દળા** સ્ત્રી. [જુઓ 'દળવું.'] અનાજ ન દળવું એ, ઘંટી ન

**અ-દળ્યું** વિ. [+ 'દળવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ન દળેલું. (૨) જેને કચડી નાખવામાં આવ્યું નથી તેવું (સૈન્ય વગેરે)

**અ-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [સં.] સજાનો અભાવ

**અ-દંડનીય, અ-દંડ્ય** (-દણ્ડનીય, દણ્ડ્ય) વિ. [સં.] જેને દંડ કે સજા ન થઈ શકે તેવું, શિક્ષા-સજાથી મુક્ત

**અદંડક** (અદણ્ડક) પું. ધોળો એરંડો

**અ-દંભ** (-દમ્ભ) પું. [સં.] દંભ-ડોળનો અભાવ

**અદંભિ-ત્વ** (-દમ્ભિત્વ) ન. [સં.] દંભનો અભાવ, સરળ સ્વભાવ

**અદંભી** (-દમ્ભી) વિ. [સં., પું.] ડોળ વિનાનું, નિર્દંભ

**અદા**[1] ક્રિ. વિ. [અર. અદા અ] ભરપાઈ, ચૂકતે. [૰કરવી—(-વું) (રૂ. પ્ર.) ફરજ બજાવવી, ફરજ તરીકે કાંઈ કરવું]

**અદા**[2] સ્ત્રી, [અર. 'અદાવત'નું સંક્ષિપ્ત રૂપ] દુશ્મનાવટ, વેરઝેર. (૨) દ્વેષ. (૩) ઈર્ષ્યા, અદેખાઈ. (૪) (લા.) છટા, હાવભાવ, ચોક્કસ પ્રકારની અંગચેષ્ટા [કૃદંત શબ્દ] અભિનેતા, નટ

**અદા-કાર** વિ. [જુઓ 'અદા'[2] + સં. સમાસમાં માત્ર પ્રયોજાતો

**અદાકારી** [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અભિનયની આવડત

**અદા-ખોર** વિ. [જુઓ 'અદા'[2] + ફા. પ્રત્યય] કિન્નાખોર, વેરી. (૨) ઈર્ષાળુ, ખારીલું [નિર્દોષ, પવિત્ર, શુદ્ધ.

**અ-દાગ** વિ. [સં. अ-दाग] નિર્મળ, સ્વચ્છ (૨) (લા.) નિષ્કલંક,

**અદા-ચિટ્ઠી(-ઠ્ઠી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'અદા'[1] + 'ચિટ્ઠી(-ઠ્ઠી)'.] દેવું પતાવ્યાની પાવતી [આપનારું. (૨) કંજૂસ, કૃપણ

**અ-દાત** વિ. [સં. अ-दाता], **-તા** વિ. [સં., પું.] દાન નહિ

**અ-દાન** ન. [સં.] દાન ન કરવાપણું

**અદાની** વિ. [સં., પું.] અદાતા

**અદાપ** ન., પું., **-પો** પું. [સં. आ-ताप] ઉત્તાપ, ઘણી, પીડા. (૨) મોટી આફત [સંતાપવું, રિબાવવું

**અદાપવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'અદાપ,'–ના. ધા.] બહુ દુઃખ આપવું,

**અદા-બંદી** (-બન્દી) સ્ત્રી. [જુઓ 'અદા¹' + ફા.] કરાર કે દેવું પૂરું કરવાની મુકરર કરેલી મુદત
**અ-દાય** વિ. [સં.] વારસા વગરનું
**અદાયગી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અદા¹' + ફા. પ્રત્યય] અદા કરવાની ક્રિયા, ફરજ બજાવવી એ [હક્ક વિનાનું
**અ-દાયાદ** વિ. [સં.] વારસ વિનાનું, નિર્વંશ. (૨) વારસ થવાના
**અ-દાયિક** વિ. [સં.] જેના ઉપર વારસાહક્ક ન ધરાવાય તેવું. (૨) વારસા સાથે સંબંધ વિનાનું
**અ-દાર** વિ., પું. [સં.] પત્ની વિનાનો, વિધુર. (૨) કુંવારો, વાંઢો
**અદાલત** સ્ત્રી. [અર.] ઇન્સાફ આપવાની કચેરી, ન્યાયાલય, ન્યાયસભા, ન્યાયમંદિર
**અદાલતી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] અદાલતને લગતું
**અદાવત** સ્ત્રી. [અર. 'અદા' દોડવું, દોડીને હુમલો કરવો] દુશ્મનાવટ, વેર, (૨) ઈર્ષ્યા, દ્વેષ, ખાર
**અદાવત-ખોર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] દુશ્મનાવટ રાખનારું, કિન્નાખોર. (૨) ઈર્ષાળું, દ્વેષીલું
**અદાવતિય(-યે)ણ** (-ણ્ય) વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'અદાવતી' + ગુ. 'અ(-એ)ણ' ત.પ્ર.] અદાવત રાખનારી સ્ત્રી. (૨) ઈર્ષાળુ સ્ત્રી
**અદાવતિયું**, [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અદાવત રાખનારું. (૨) ઈર્ષાળું, દ્વેષીલું
**અદાવતિયેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'અદાવતિયણ'.
**અદાવતી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'અદાવતિયું
**અ-દાહ્ય** વિ. [સં.] બળી ન શકે-બાળી ન શકાય તેવું. (૨) શાસ્ત્રીય વિધિ પ્રમાણે અગ્નિસંસ્કાર ન થઈ શકે તેવું
**અ-દાંત** (-દાન્ત) વિ. [સં.] ઇંદ્રિયોનું દમન ન કરનાર, અનિગ્રહી, અસંયમી
**અ-દાંભિક** (-દામ્ભિક) વિ. [સં.] દંભ વિનાનું, નિર્દંભ
**અ-દિતિ** સ્ત્રી. [સં.] દેવોની માતા, કશ્યપ ઋષિની પત્ની (જેમાંથી દેવો અને સૂર્યની ઉત્પત્તિ થઈ મનાય છે). (૨) અંતરિક્ષ, આકાશ
**અ-દિત્સા** સ્ત્રી. [સં.] ન આપવાની દાનત, દેવાની અનિચ્છા
**અદિયો** (અ:દિયો) પું. [અર. હદીયહ્] ઇનામ, બક્ષિસ, ભેટ
**અ-દિવ્ય** વિ. [સં.] દિવ્ય નહિ તેવું, લૌકિક. (૨) સામાન્ય, સાધારણ. (૨) સ્થૂલ, ઇંદ્રિયગોચર
**અદિવ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] લૌકિકતા
**અદિશિક** ન. સાધુને દેવા માટે કલ્પી રાખેલો આહાર. (જૈન.) (૨) આહારનો એ નામનો એકદેશ. (જૈન.)
**અ-દિષ્ટ** વિ. [સં.] નહિ દેખાડેલું, નહિ બતાવેલું. (૨) નહિ ચીંધેલું [દીક્ષા વિનાનું
**અ-દીક્ષિત** વિ. [સં.] જેને દીક્ષા મળી-આપી નથી તેવું,
**અ-દીઠ** વિ. [સં. अ-दृष्ट < પ્રા. अदिट्ठ] ન જોયેલું. (૨) છૂપું, છાનું, ગુપ્ત. (૩) (લા.) અસલી. (૪) વાંસામાં કે શરીરના જોઈ ન શકાય તેવા ભાગમાં થયેલું (ગૂમડું, 'કેન્સર' વગેરે)
**અ-દીઠું** વિ. [+ જુઓ 'દીઠું.'] ન જોયેલું-ન જાણેલું
**અ-દીન** વિ. [સં.] દીન-રાંકડું નહિ તેવું, (૨) તવંગર, પૈસાદાર. (૩) તેજસ્વી, ઠસ્સાદાર
**અદીન-તા** સ્ત્રી. [સં.] દીનપણાનો અભાવ
**અ-દીપ્ત** વિ. [સં.] દીપ્ત કરાયું નથી તેવું, અપ્રકાશિત, દીવા વિનાનું. (૨) (લા.) અજ્ઞાની

**અ-દીયમાન** વિ. [સં.] આપવામાં નથી આવતું તેવું, ન અપાતું
**અ-દીર્ઘ** વિ. [સં.] લાંબું નહિ તેવું, ટૂંકું, લંબાણ વિનાનું
**અ-દીર્ઘદર્શક** વિ. [સં.], **અ-દીર્ઘદર્શી** વિ. [સં., પું.] ટૂંકી દૃષ્ટિ-નજરવાળું, (૨) (લા.) લાંબો વિચાર ન કરનારું
**અ-દીર્ઘદૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] ટૂંકી નજર. (૨) ઓછી સમઝ (૩) વિ. ટૂંકી દૃષ્ટિ-નજરવાળું (૪) લાંબો વિચાર ન કરનારું
**અ-દીંટ** વિ. [+ જુઓ 'દીંટ.'] દીંટિયા વિનાનું
**અદુઘાડું** વિ. ['અદ' (સં. અર્ધ-) + જુઓ 'ઉઘાડું.'] અડધું ઉઘાડું, અટ-પટિયાળું
**અ-દુર્ગ,-ર્ગમ** વિ. [સં.] જ્યાં જવામાં મુશ્કેલી નથી તેવું, સુગમ
**અ-દુષ્ટ** વિ. [સં.] દુષ્ટ નથી તેવું, નિર્દુષ્ટ, નિર્દોષ. (૨) સુસંગત, 'વૅલિડ.' (મ.ન.) (૩) (લા.) ભલું, સાલસ [ભલાઈ
**અદુષ્ટ-તા** સ્ત્રી. [સં.] નિર્દુષ્ટતા, દોષરહિતપણું. (૨) (લા.)
**અ-દુઃખ** ન. [સં.] દુઃખનો અભાવ, સુખ-શાંતિ
**અદુઃખ-નવમી** સ્ત્રી. [સં.] ભાદરવા સુદિ નોમ (હિંદુ સ્ત્રીઓનો એ એક તહેવાર)
**અદૂ(-ધૂ)ક(-ખ,-ગ)ડું** વિ. [અદ (સં. अर्ध- > પ્રા. अद्ध) + ઊકડું (સં. उत्कटक- > પ્રા. उक्कडअ-, અર્ધ ઉત્કટ-આતુર] ઊભું અને બેઠુંયે નહિ તેવું, બે પગ ટેકવીને અધ્ધર બેઠું હોય તેવું. [**અદૂકડું (કે અદૂકડે) રહેવું(-રે:વું)** (રૂ.પ્ર.) નિરાંત ન રહેવી. (૨) ગુનામાં આવવાથી નરમાશ પકડવી. (૩) વાંકા રહેવું. **૦રાખવું** (રૂ.પ્ર.) ગુનામાં આવવાથી નરમ કરવું. (૨) જંપવા ન દેવું]
**અદૂક-દડૂકિયું** વિ. [રવા.] અહીં-તહીં દોડનારું. (૨) અસ્થિર. (૩) અડૂક-દડૂકિયું, બેઉ બાજુ આંટાફેરા કરતું. (૪) (લા.) આઘાપાછી કરનારું. [દડૂકિયું. (૨) ફાલતુ, મામૂલી
**અદૂક-ફદૂકિયું** વિ. [રવા.] રમતમાં બંને પક્ષે રહેનારું, અડૂક-
**અદૂ(-ધૂ.)ખ(-ગ)ડું** જુઓ 'અદૂકડું.'
**અદૂડો-મદૂડો** પું. [રવા.] પાણીમાં રમવાની છોકરાઓની એક રમત, અબૂલો-ઢબૂલો
**અ-દૂધું** વિ. [+ જુઓ 'દૂધ' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] જેના આઉમાં દૂધ નથી તેવું (ઢોર) [ટૂંકું, સંકુચિત
**અ-દૂર** વિ. [સં.] દૂર-છેટે નહિ તેવું, નજીકનું. (૨) (લા.)
**અદૂરદર્શિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ટૂંકી દૃષ્ટિ, સંકુચિત દૃષ્ટિ. (૨) સંકુચિત વિચારસરણી [વિચાર ન કરનારું
**અદૂર-દર્શી** વિ. [સં., પું.] ટૂંકી દૃષ્ટિવાળું. (૨) લાંબો
**અદૂર-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] ટૂંકી નજર, સંકુચિત દૃષ્ટિ. (૨) (લા.) ટૂંકા વિચાર હોવાપણું. (૩) (લા.) વિ. ટૂંકી નજરવાળું. (૪) ટૂંકા વિચારવાળું
**અ-દૂષિત** વિ. [સં.] નહિ બગડેલું, શુદ્ધ. (૨) સ્વચ્છ, ચોખ્ખું
**અ-દૃશ્ય** વિ. [સં.] જોઈ ન શકાય તેવું, ગુપ્ત, છાનું. (૨) અલોપ, અગોચર [કરવું એ
**અદૃશ્ય-કરણ** ન. [સં.] દેખાતી વસ્તુ દેખાય નહિ એમ
**અદૃશ્ય-કિરણ** ન. [સં.] જોઈ ન શકાય તેવું કિરણ, 'ક્ષ' કિરણ, 'એક્સ-રે'
**અદૃશ્ય-કોટિ** સ્ત્રી. [સં.] જોઈ ન શકાય તેવા પ્રકારની કક્ષા
**અદૃશ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] નજરે ન આવવાપણું, અલક્ષ્યતા
**અદૃશ્ય-બીજ** ન. [સં.] અંડાશયમાં પુરાયેલું-રહેલું બી

**અ-દૃશ્યમાન** વિ. [સં.] ન દેખાતું
**અદૃશ્ય-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ગુપ્ત રહેવાની કળા. (૨) જાદૂ
**અદૃશ્ય-વેધ** પું. [સં.] જોયા વિના નિશાન ટાંકી વીંધી નાખવું એ [ભાગ્ય, દૈવ
**અ-દૃષ્ટ** વિ. [+ સં.] નહિ દીઠેલું–નહિ જાણેલું. (૨) ન. નસીબ,
**અદૃષ્ટ-ગતિ** વિ. [સં.] જેની હિલચાલ જોવામાં નથી આવી તેવું
**અદૃષ્ટ-નિષ્ઠ** વિ. [સં.] નસીબ ઉપર આધાર રાખનારું, કર્મવાદી
**અદૃષ્ટ-નિષ્ઠા** સ્ત્રી. [સં.] નસીબ ઉપરની આધારિતતા
**અ-દૃષ્ટપૂર્વ** વિ. [સં.] પૂર્વે કદી ન જોયેલું-ન જાણેલું. (૨) અસામાન્ય. અસાધારણ. (૩) વિરલ, (૪) અદ્ભુત
**અદૃષ્ટ-મતિયું** વિ. [+સં. मत + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] નસીબ પર આધાર છે એવો મત ધરાવનારું, અદૃષ્ટવાદી
**અદૃષ્ટ-યોગ** પું. [સં.] નસીબનો સંયોગ, ભાગ્યયોગ, દૈવયોગ
**અદૃષ્ટ-વશાત્** ક્રિ. વિ. [+ સં., પાં. વિ., એ. વ.] નસીબને આધારે, કર્મસંયોગે, ભાગ્યયોગે [પ્રકારનો વાદ–સિદ્ધાંત
**અદૃષ્ટ-વાદ** પું. [સં.] નસીબમાં હોય તે પ્રમાણે થાય છે તેવા
**અદૃષ્ટવાદી** વિ. [સં, પું.] અદૃષ્ટવાદમાં માનનારું
**અદૃષ્ટ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ન દેખાય એમ રહેવાની વિદ્યા. (૨) નસીબ જોવાની રીત બતાવનારું શાસ્ત્ર–જ્ઞાન. (૩) (લા.) જાદૂવિદ્યા, ઇલિમ, ધંતરમંતર, મેલી વિદ્યા [કારણ
**અ-દૃષ્ટ-હેતુ** પું. [સં.] સમઝમાં ન આવે તેવું કારણ, અલૌકિક
**અદૃષ્ટાક્ષર** પું. [ + સં. अक्षर ન.] દેખી ન શકાય તેવો લિપિસ્થ વર્ણ (લાંબુ-ડુંગળી વગેરેના રસથી લખેલો, માત્ર પ્રકાશ સામે રાખવાથી દેખાય.)
**અદૃષ્ટાર્થ** પું. [ + સં. अर्थ ] પરોક્ષ પદાર્થ, નજરે જોવામાં ન આવેલી ચીજ. (૨) વિ. ગૂઢ અર્થવાળું. (૩) આત્મજ્ઞાનને લગતું
**અદૃષ્ટાંક** (–દૃષ્ટાઙ્ક) પું. [સં.] ન દેખાયેલો આંકડો. (૨) (લા.) વિધાતાનો લેખ [લાગુ ન પડે તેવો દાખલો
**અદૃષ્ટાંત** (–દૃષ્ટાન્ત) ન. [સં., પું., ન.] (લા.) અયોગ્ય ઉદાહરણ,
**અ-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] (લા.) ખરાબ નજર. (૨) ક્રોધે ભરાયેલી નજર. (૩) વિ. આંધળું [અદેખાપણું.
**અદેખાઈ** સ્ત્રી. [ + જુઓ 'અ-દેખું' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.]
**અદેખિયું** વિ. [જુઓ 'અદેખું + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]
**અ-દેખું** વિ. [ + જુઓ 'દેખવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] બીજાને દેખી – ખમી ન શકે તેવું, ખારીલું, ઈર્ષાળું
**અ-દેય** વિ. [સં.] આપી ન શકાય તેવું
**અદેય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અદેયપણું, આપી ન શકાય એવી સ્થિતિ
**અ-દેવમાતૃક** વિ. [સં.] જ્યાં વરસાદ ઉપર આધાર રાખવામાં ન આવતાં નદી–નાળાં–નહેર–કૂવાનાં પાણી ઉપર આધાર રાખવામાં આવે છે તેવું (પ્રદેશ, જમીન વગેરે)
**અ-દેશ** પું. [સં.] (લા.) જેમાં અધિકાર નથી તેવો વિષય
**અ-દેહ** વિ. [સં.], **૰હી** વિ. [સં., પું.] દેહ વિનાનું, અભૌતિક, અલૌકિક. (૨) પું. કામદેવ, અનંગ [અભાવ
**અ-દૈન્ય** ન. [સં.] દીનતા–ગરીબાઈનો અભાવ. (૨) નમ્રતાનો
**અ-દૈવ** ન. [સં.] કમનસીબી, દુર્ભાગ્ય. (૨) વિ. દૈવને લગતું ન હોય તેવું
**અદો[1]** પું. ['દાદા'નું લઘુરૂપ] પિતાના નાના ભાઈઓ-તેમજ પૂજ્ય કે મોટી ઉંમરના વૃદ્ધ પુરુષોને માટે વપરાતો માન-વાચક શબ્દ [સૌ.], (ગુજરાતમાં એવો શબ્દ) કાકો
**અદો[2]** કે.પ્ર. [સં. 'ઉદય હો'નું લાઘવ] ઉદય બતાવવા વપરાતો ઉદ્ગાર. [**૰ભવાની** (રૂ. પ્ર.) માતાનો ઉદય થાઓ. (૨) પું. (લા.) પવૈ, હીજડો (બહુચરાજીના સેવક ગણાતા કોઈ માતાનો ઉદય ગાતા હોય છે.)]
**અ–દોદળું** વિ. [+ જુઓ 'દોદળું.'] ઘાટઘૂટ વિનાનું, બેડોળ, કદરૂપું. (૨) ચરબીને લીધે જાડું થઈ ગયેલું, બહુ સ્થૂલ. (૨) (લા.) નબળું, કાચું
**અ-દોષ** પું. [સં.] દોષનો અભાવ, નિર્દુષ્ટતા. (૨) વિ. નિષ્પાપ
**અદોષ-તા** સ્ત્રી. **–ત્વ** ન. [સં.] નિર્દોષતા, દોષહીનતા, ખામી વગરની હાલત [હૃદયનું
**અદોષ-દર્શી** વિ. [સં., પું.] પારકાના દોષ ન જોનારું, સરળ
**અ-દોષાર્હ** વિ. [+ સં. दोष + अर्ह] દોષ દેવાને યોગ્ય નહિ તેવું
**અ-દોષિત** વિ. [સં.], **અ-દોષી** વિ. [સં., પું.] અદોષ, નિર્દોષ
**અદ્દલ** જુઓ 'અદલ.[2]' [ગાડાનો ઓછાડ
**અદ્દી** સ્ત્રી. [પ્રા. अद्दि., (સૌ.)] ગાડાનો ઉપરનો બેસવાનો ભાગ,
**અદ્ધ(–ધ્ધ)ર** ક્રિ. વિ. [સં. उद्धुर] હવામાં લટકે તે પ્રમાણે. (૨) (લા.) અંતરિયાળ. (૩) (લા.) અસ્પષ્ટ, અનિશ્ચિત. [**૰ઉડાવવું** (રૂ. પ્ર.) અપ્રામાણિકતાથી સામાનું પચાવી પાડવું. (૨) ચોરી કરવી, ઉડાઉ જવાબ આપવો. **૰ઊડવું** (રૂ. પ્ર.) ફાવે એમ વર્તવું. **૰કામ કરવું** (રૂ. પ્ર.) ઉપર–ઉપરથી કામ કરવું. (૨) બીજાની જાણ બહાર એની વસ્તુ ઉપાડી લઈ પોતાની કરી લેવી. **૰જીવ** (રૂ. પ્ર.) ૰ઉચાટથી. **૰તાલ** (રૂ. પ્ર.) ઉપર ટપકે. (૨) અધવચ્ચેથી. (૩) આગેવાન વિનાનું. (૪) આધાર વિના **૰થવું** (રૂ.પ્ર.) બારોબાર ચોરાઈ જવું. **૰થી** (રૂ.પ્ર.) બારોબાર–કોઈની જાણ વિના. **૰ને અદ્ધ(–ધ્ધ)ર ચાલવું** (રૂ. પ્ર.) ગર્વમાં અને હુંપદમાં રહેવું. **૰ને અદ્ધ(–ધ્ધ)ર રાખવું** (રૂ. પ્ર.) નિરાંત વળવા ન દેવી. (૨) ગોંધી રાખવું. (૩) ઉમળકાભેર ઘણી સંભાળ રાખવી, લાડ લડાવવાં. **૰મગજનું** (રૂ.પ્ર.) ગાંડું. **૰માથું કરવું** (રૂ.પ્ર.) મગરૂરી કરવી, સામાને ન ગણકારવું, મદાંધ થઈ ફરવું. **૰મૂકવું** (રૂ.પ્ર.) પડતું મૂકવું. **૰રહેવું** (–રેવું) (રૂ.પ્ર.) ફિકર–ચિંતામાં રહેવું. (૨) અપચો થવો. (૩) ન ગણકારવું. **૰રાખવું** (રૂ.પ્ર.) ઉપર ટપકે રાખી મૂકવું. **૰લટકવું** (રૂ.પ્ર.) સંશયમાં રહેવું. (૨) અસ્થિર રહેવું. (૩) આકુળવ્યાકુળ થવું. (૪) ઠરી ઠામ ન રહેવું. **૰શ્વાસે ખાવું** (રૂ.પ્ર.) ઉતાવળથી જમવું]
**અદ્ધ(-ધ્ધ)ર-પદ્ધ(-ધ્ધ)ર** ક્રિ.વિ. [જુઓ, 'અદ્ધ(-ધ્ધ)ર', -દ્વિર્ભાવ.] ટેકા વગર, આધાર વિના, સાવ અધ્ધર
**અદ્ધ(-ધ્ધ)રિયાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'અદ્ધ(-ધ્ધ)રિયું.'] (લા.) જાણ્યા વિનાની વાતો, ગપાટા
**અદ્ધ(-ધ્ધ)રિયું** વિ. [જુઓ 'અધ્ધર' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] (લા.) મૂળમાથા વિનાનું, અપ્રમાણિત
**અદ્ધો(ધ્ધો)–ગદ્ધો(-ધ્ધો)** પું. [સં. अर्धक- > પ્રા. अद्धअ- + સં. गर्दभ- > પ્રા. गद्दह] (લા.) સમઝણ વિનાનો પુરુષ, મૂર્ખ
**અદ્ભુત** વિ. [સં.] અચરજ-અચંબો ઉપજાવે તેવું, આશ્ચર્ય-કારક, નવાઈ ઉપજાવનારું. (૨) અલૌકિક. (૩) ન. (લા.) • ચમત્કાર. (૪) પું. કાવ્યના આઠ રસોમાંનો એક રસ કે જેનો સ્થાયી ભાવ વિસ્મય છે. (કાવ્ય.)

**અદ્ભુત-કથા** સ્ત્રી. [સં-] આશ્ચર્યજનક બનાવોનું વર્ણન જેમાં છે તેવી કથા-વાર્તા, 'રોમાન્સ' [ધરાવનાર

**અદ્ભુત-કર્મા** વિ. [સં., પું.] અદ્ભુત કર્મ કરવાની શક્તિ

**અદ્ભુત-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] આશ્ચર્ય, અજાયબી, નવાઈ (૨) અલૌકિકતા [દેખાવ આશ્ચર્યજનક છે તેવું

**અદ્ભુત-દર્શન** ન. [સં.] આશ્ચર્ય-જનક દેખાવ. (૨) વિ. જેનો

**અદ્ભુતરસાત્મક** વિ. [સં.] અદ્ભુત રસથી ભરેલું, 'રોમૅન્ટિક' (અ.ક.) ['રોમૅન્ટિક' (ર.ક.)

**અદ્ભુત-સુંદર** (-સુન્દર) વિ. [સં.] આશ્ચર્યથી ભરેલું સુંદર,

**અદ્ભુતાકાર** પું., **અદ્ભુતાકૃતિ** સ્ત્રી. [+ સં. अद्भुत + आकार, आकृति] આશ્ચર્ય ઉપજાવે તેવો ઘાટ. (૨) વિ. જેનો આકાર નવાઈ ઉપજાવે તેવો છે તેવું

**અદ્ય** ક્રિ.વિ. [સં.] આજે. (૨) અત્યારે, હમણાં

**અદ્ય-તન** વિ. [સં.] આજને લગતું. (૨) આધુનિક, વર્તમાન. (૩) (લા.) છેલ્લામાં છેલ્લી ઢબનું, 'અપ-ટુ-ડેઇટ'. (૪) છેલ્લામાં છેલ્લી માહિતીવાળું. (૫) પું. ત્રણ ભૂત-કાળોમાંનો આજના સમયનું કહેતો ભૂતકાળ. (વ્યા.)

**અદ્યતન-તા** સ્ત્રી. [સં.] અદ્યતન-પણું

**અદ્યતની** સ્ત્રી. [સં.] અદ્યતન ભૂતકાળ. (વ્યા.)

**અદ્યતનીય** વિ. [સં.] આજને લગતું. (૨) વર્તમાન સ્થિતિનું. (૩) આજ સુધીનું

**અદ્ય-પર્યંત** (-પર્યન્ત) ક્રિ.વિ. [સં.] આજ સુધી

**અદ્ય-પ્રભૃતિ** ક્રિ.વિ. [સં.] આજથી શરૂ કરીને

**અદ્યાપિ** ક્રિ.વિ. [સં. अद्य + अपि] આજે પણ. (૨) આજ સુધી

**અદ્યાપિ-પર્યંત** (-પર્યન્ત) ક્રિ.વિ. [સં.], **અદ્યાવધિ** ક્રિ.વિ. [સં. अद्य + अवधि] આજ દિન સુધી, અત્યાર લગી પણ

**અદ્રક** ન. [સં. आर्द्रक] આદુ (લીલું). (૨) આદુ (સૂકું), સૂંઠ

**અદ્રક-રસ** પું. [+ સં.] આદુનો રસ

**અ-દ્રવ** પું. [સં.] અપ્રવાહી પદાર્થ. (૨) વિ. અપ્રવાહી, ન ઓગળે તેવું. (૩) (લા.) લાગણી વિનાનું, જડ

**અદ્રવ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અપ્રવાહિતા, પ્રવાહી ન થવાનો વસ્તુનો ગુણધર્મ [દરિદ્રી

**અ-દ્રવ્ય** ન. [સં.] અપદ્રવ્ય, ખરાબ ધન. (૨) વિ. દ્રવ્યહીન,

**અ-દ્રષ્ટા** વિ. [સં., પું.] ન જોનાર

**અ-દ્રવિત** વિ. [+ સં.] પીગળેલું ન હોય તેવું. (૨) અપ્રવાહી

**અ-દ્રાવ્ય** વિ. [સં.] ઓગાળી ન શકાય-ઓગળી ન શકે તેવું, 'ઇન્સોલ્યુબલ' ['ઇન્સોલ્યુબિલિટી'

**અદ્રાવ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઓગાળી ન શકાય એવી સ્થિતિ,

**અદ્રિ** પું. [સં.] પર્વત, ગિરિ, પહાડ [હિમાલયની પુત્રી-પાર્વતી

**અદ્રિ-જા, -કન્યા, -તનયા** સ્ત્રી. [સં.] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે

**અદ્રિ-શિખર, અદ્રિ-શૃંગ** (-શૃઙ્ગ) ન. [સં.] પર્વતનું શિખર

**અદ્રિ-પતિ, અદ્રિ-રાજ** પું. [સં.] પર્વતોમાંનો સૌથી મોટો—હિમાલય

**અદ્રિ-સુતા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અદ્રિજા.'

**અ-દ્રુત** વિ. [સં.] નહિ પીગળેલું. (૨) ઝડપ વિનાનું, વેગ વગરનું [અભાવ

**અ-દ્રોહ** પું. [સં.] ઉપકાર કરનારનું બૂરું ઇચ્છવાની વૃત્તિનો

**દ્રોહી** વિ. [સં., પું.] દ્રોહ ન કરનારું

**અ-દ્રોહ્ય** વિ. [સં.] જેનો દ્રોહ કરવામાં ન આવે તેવું

**અ-દ્વય** વિ. [સં.] એકલું, સાથ વિનાનું. (૨) અદ્વિતીય, અજોડ. (૩) ન. એકાત્મકતા, ઐક્ય. (૪) અદ્વૈતભાવ, એકરૂપતા [અદ્વૈત-વાદ

**અદ્વય-વાદ** પું. [સં.] જીવ અને ઈશ્વરની અનન્યતાનો સિદ્ધાંત,

**અદ્વયવાદી** વિ. [સં., પું.] અદ્વયવાદમાં માનનારું, અદ્વૈતવાદી

**અ-દ્વંદ્વ** (-દ્વન્દ્વ) વિ. [સં.] બે નથી તેવું, એકાત્મક. (૨) (લા.) વૈરભાવ વિનાનું [બાકું. (૨) (લા.) અયોગ્ય માર્ગ

**અ-દ્વાર** ન. [સં.] મુખ્ય દરવાજા સિવાયનું પ્રવેશવાનું બારણું,

**અ-દ્વિતીય** વિ. [સં.] જેમાં બીજું નથી તેવું, અનન્ય. (૨) જેના સમાન કોઈ બીજું નથી તેવું, અજોડ, અપ્રતિમ, અનુપમ. (૩) (લા.) અદ્ભુત, વિચિત્ર, વિલક્ષણ

**અ-દ્વિભાવ(-ભાવ)** પું. [સં.] બેપણાનો ભાવ જ્યાં નથી તેવી સ્થિતિ, અનન્યતા, એકપણું [(૩) વિ. દ્વેષ વિનાનું

**અ-દ્વેષ** પું. [સં.] દ્વેષનો અભાવ. (૨) (લા.) સાલસપણું,

**અ-દ્વેષમૂલક** વિ. [સં.] જેના મૂળમાં દ્વેષ નથી તેવું

**અ-દ્વેષ્ટા** વિ. [સં., પું.] દ્વેષ ન કરનારું

**અ-દ્વેષ્ટૃ-ત્વ** ન. [સં.] અદ્વેષ્ટાપણું

**અ-દ્વૈત** ન. [સં.] બેપણાનો અભાવ, એકાત્મકતા. (૨) જીવ-ઈશ્વર અને જગત-ઈશ્વરની એકરૂપતા—અનન્યતા. (વેદાંત.) (૩) કાર્ય અને કારણની અનન્યતા. (વેદાંત.)

**અદ્વૈત-તા** સ્ત્રી. [સં.] અદ્વૈતપણું

**અદ્વૈત-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] જીવ-ઈશ્વર કે જગત-ઈશ્વર એવું ભેદજ્ઞાન નથી એવી દૃષ્ટિ, જડ ચેતન સર્વ કાંઈ બ્રહ્માત્મક છે એવો ખ્યાલ. (વેદાંત.)

**અદ્વૈત-નાથ** પું. [સં.] અદ્વૈતના સ્વામી, પરબ્રહ્મ, પરમાત્મા

**અદ્વૈત-પદ** ન. [સં.] જીવ અને બ્રહ્મની જ્યાં એકાત્મકતા છે તેવું પરમપદ. (૨) જીવ-બ્રહ્મની અનન્યતા. (વેદાંત.)

**અદ્વૈત-પથ** પું. [સં.], **અદ્વૈત-પંથ** (-પન્થ) પું. [+ જુઓ 'પંથ.'] અદ્વૈતમાર્ગ, અભેદમાર્ગ

**અદ્વૈત-પ્રકૃતિવાદ** પું, [સં.] જડ અને ચેતન એક જ પ્રકૃતિ તત્ત્વમાંથી નીકળ્યાં હોઈ પ્રકૃતિ સાથે એકાત્મક છે એવો સિદ્ધાંત, 'મૉનિઝમ'. (વેદાંત.)

**અદ્વૈત-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] કાર્યરૂપ જગત અને કારણરૂપ બ્રહ્મ વચ્ચે કોઈ ભેદ નથી એવો ખ્યાલ, અભેદબુદ્ધિ. (વેદાંત.)

**અદ્વૈત-ભાવ** પું., **અદ્વૈત-ભાવના** સ્ત્રી. [સં.] અભેદ-ભાવ, જીવાત્મા અનેપરમાત્મા—જગત અને પરમાત્માની અભેદાત્મક સ્થિતિ,, મૉનિઝમ'. (વેદાંત.)

**અદ્વૈત-મત** પું. [સં., ન.] કાર્યરૂપ જીવ-જગત અને કારણરૂપ બ્રહ્મ અભિન્ન છે એવો સિદ્ધાંત. (૨) અદ્વૈત–સિદ્ધાંતવાદી મત-સંપ્રદાય. (વેદાંત.)

**અદ્વૈત-રૂપ** વિ. [સં.] અભિન્ન-રૂપ, એકાત્મક

**અ-દ્વૈત-વસ્તુવાદ** પું. [સં.] વસ્તુ માત્ર બ્રહ્માભિન્ન છે એવો સિદ્ધાંત, 'મૉનિઝમ' (આ.બા.). (વેદાંત.)

**અદ્વૈત-વાદ** પું. [સં.] જીવ અને બ્રહ્મ—જગત અને બ્રહ્મ અભિન્ન છે એવો સિદ્ધાંત, અભેદવાદ, 'મૉનિઝમ'. (વેદાંત.)

**અદ્વૈતવાદી** વિ. [સં., પું.] અદ્વૈત સિદ્ધાંતમાં માનનારું, 'ઍબ્સોલ્યુટિસ્ટ' (હી.વ.)

**અદ્વૈત-સિદ્ધાંત** (-સિદ્ધાન્ત) પું. [સં.] જુઓ 'અદ્વૈતવાદ'.
**અદ્વૈતાગ્નિ** પું. [+ સં. अग्नि] અદ્વૈતરૂપી અગ્નિ, અદ્વૈતજ્ઞાન
**અદ્વૈતાનંદ** (-નન્દ) પું. [+ સં. आनन्द] જડચેતનાત્મક સમગ્ર સૃષ્ટિ કારણરૂપ બ્રહ્મથી એકાત્મક-અભિન્ન છે એ પ્રકારના જ્ઞાનથી મળતો આનંદ, બ્રહ્માનંદ. (વેદાંત.)
**અદ્વૈતામૃત** ન. [+ સં. अमृत] અદ્વૈતજ્ઞાનરૂપી અમૃત
**અ-દ્વૈતી** વિ. [સં., પું.] અદ્વૈત-મતવાદી [પદમાં] અડધું
**અધ-** વિ. [સં. अर्ध > પ્રા. अद्ध; મોટે ભાગે સમાસના પૂર્વ-
**અધ-અપવાસી** વિ. [+ જુઓ 'અપવાસી.'] અડધું ભૂખ્યું
**અધ-ઉઘાડું** વિ. [+ જુઓ 'ઉઘાડું.'] અડધું ખુલ્લું. (૨) અડધું નાગું [ઊંઘથી ભરેલું
**અધ-ઉજાગરું** વિ. [+ જુઓ 'ઉજાગરો' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] અડધું
**અધ-ઊકલ્યું** વિ. [+ જુઓ 'ઊકલવું' + ગુ. 'યું.' ભૂ.કૃ.] અડધું ઊકલેલું. (૨) પૂરું નહિ સમઝાયેલું
**અધ-ઊર્ધ્વ** ક્રિ.વિ. [સં. अधस् + ऊर्ध्वम्] જમીનની સપાટીથી લઈ ઊંચે ક્યાંય આકાશ સુધી
**અધ-કચરું** વિ. [જુઓ, 'અધ' + 'કાચું' દ્વારા.] અડધું કાચું. (૨) અધૂરું. (૩) અધ-સસતું
**અધ-કદિયું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'કદ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અડધા કદનું. (૨) (લા.) દુર્બળ [અડધું કરડેલું
**અધ-કરડ્યું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'કરડવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.]
**અધ-કાચું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'કાચું'.] અડધું કાચું, અધ-કચરું, અર્ધપક્વ. (૨) પૂરું નહિ રંધાયેલ
**અધ-ક્ષણ** સ્ત્રી. [જુઓ 'અધ' + સં., પું.] અડધી ક્ષણ, અધ-ક્ષણ, અધપળ, બહુ જ થોડો સમય
**અધ-ખાયું** વિ. [જુઓ 'અધ + સં. खादित- > પ્રા. खाइअ-] અડધું ખાધેલું [અડધું ખીલેલું
**અધ-ખીલ્યું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'ખીલવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.]
**અધ-ખુલ્લું, અધ-ખૂલું** વિ. [+ જુઓ 'અધ' + 'ખુલ્લું'-'ખૂલું'.], **અધ-ખૂલ્યું** વિ. [+ 'ખૂલવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] અડધું ખૂલેલું, અડધું ઊઘડેલું-ઉઘાડું
**અધ-ખોખરું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'ખોખરું.'] અડધું ભાંગેલું કે ફૂટેલું (વાસણ). (૨) (લા.) અડધું મરેલું લાગે એવી રીતે જેને માર મારવામાં આવ્યો છે તેવું
**અધ-ખોલ્યું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'ખોલવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] અડધું ખોલવામાં-ઉઘાડવામાં આવેલું
**અધ-ગજ** પું. [જુઓ 'અધ' + 'ગજ.'] અડધા ગજનું માપ
**અધ-ગજિયું** વિ., ન. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અડધા ગજની લંબાઈનું પથ્થરનું બેલું
**અધ-ગજી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અડધા ગજની લંબાઈનું. (૨) અડધા ગજના પના(કે પહોળાઈ)નું
**અધ-ગાઉ** પું. [જુઓ 'અધ' + 'ગાઉ.'] અડધો કોસ, એક માઈલ, દોઢ કિલોમીટર આશરેનું અંતર
**અધ-ગારિયું**[1] ન. [જુઓ 'અધ' + 'ગારો' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અડધા ગારા અને અડધા છાણનું બનાવેલું લીંપણ
**અધ-ગારિયું**[2] વિ. થોડુંઘણું ગરમ, નવસેકું, આંગળી-સેતું
**અધ-ગાળો** પું. [જુઓ 'અધ' + 'ગાળો' (સમય કે સ્થળનો અંતરાલ)] વચગાળાનું સ્થાન, વચ્ચેનો ભાગ
**અધ-ગાંડિયું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'ગાંડિયું.'] અડધું ગાંડું-અડધું ડાહ્યું, કતર-ઝોડ
**અધ-ગોરું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'ગોરું.'] તદ્દન ગૌર વર્ણનું નહિ તેવું-અડધું ગોરું, 'યુરેશિયન' પ્રકારનું
**અધ-ઘડી** સ્ત્રી. ['જુઓ 'અધ' + ઘડી.'] અડધી ઘડી-૧૨ મિનિટનો સમય. (૨) (લા.) થોડો સમય. (૩) ક્રિ.વિ. જરા વાર, થોડી વાર [ઘેલું, અધ-ગાંડું
**અધ-ઘેલું(-ઘેલું)** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'ઘેલું'.] નહિ ડાહ્યું-નહિ ઘેલું
**અધ-ચઢ્યું(-ઢ્યું)** વિ. [જુઓ 'અધ' + ચડ(-ઢ)વું + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] અડધું ઊંચે ગયેલું. (૨) અધ-પક, અધ-કાચું
**અધ-છેદ્યુ** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'છેદવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] અડધું છેદેલું, અડધું કાપેલું
**અધ-જાહેર** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'જાહેર.'] અડધું જાહેર થયેલું, પૂરેપૂરી પ્રસિદ્ધિ પામ્યું ન હોય તેવું [ન થવું
**અ-ધડકવું** અ. ક્રિ. [+ જુઓ 'ધડકવું'.] ન ડરવું, ભયભીત
**અધડૂ(-ડો)કું** વિ. [જુઓ 'અદૂ(-ધૂ)કડું.'] ઉભડક બેઠેલું. (૨) (લા.) ડગુમગુ. (૩) નિરાધાર. (૪) ઢોડડાહ્યું
**અ-ધણિયાતું** વિ. [+ જુઓ 'ધણિયાતું.'] ધણી વિનાનું, (૨) અનાથ. (૩) (લા.) રખડતું, રઝળતું
**અધ-તસુ** સ્ત્રી. [જુઓ 'અધ' + 'તસુ.'] અડધી તસુનું માપ. (૨) વિ. અડધી તસુના માપનું, અડધા આંગળનું
**અધ-દેખતું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'દેખવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] અડધી નજર પડે છે તેવું, અડધું આંધળું, પૂરું ન જોઈ શકનારું
**અધધ, ૦ધ** કે.પ્ર. [રવા.] આશ્ચર્ય અને અચાનક આવી પડેલો ભય બતાવનારો ઉદ્ગાર
**અ-ધન** વિ. [સં.] ધન વિનાનું, નિર્ધન, અકિંચન, ગરીબ
**અધન-તા** સ્ત્રી. [સં.] નિર્ધનતા, કંગાલિયત, ગરીબાઈ
**અધ-નાગું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'નાગું.'] અડધું નાગું, અડધું ઉઘાડું, અંગ ઉપર પૂરાં વસ્ત્ર ન હોય તેવું, ગુહ્ય અંગો પૂરાં ઢંકાયાં ન હોય તેવું
**અધનિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] નિર્ધનતા
**અધની** વિ. [સં., પું.] ધન વિનાનું, નિર્ધન. (૨) ગરીબ, રંક
**અ-ધન્ય** વિ. [સં.] ધન્ય નહિ તેવું, કમનસીબ, કમભાગી, અભાગિયું
**અધન્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] કમનસીબી, કમભાગીપણું
**અધ-પક** વિ. [જુઓ 'અધ' + સં. पक्व > પ્રા. पक्क] અડધું પાકેલું (ફળ) (૨). અડધું રંધાયેલું [ગાંડું, અડધું ઘેલું
**અધ-પગલું**[1] વિ. [જુઓ 'અધ' + 'પાગલ' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.]
**અધ-પગલું**[2] વિ. [જુઓ 'અધ' + 'પગલું.'] (લા.) નજીકનું,
**અધ-પચારું** વિ. [જુઓ 'અધ' દ્વારા] અડધું પડધું, લગભગ અડધું
**અધ-પચ્યું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'પચવું + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.], **-ચ્યું** [+ 'ગુ.' 'યું' ભૂ.કૃ.] અડધું પાકેલું, અડધું રંધાયેલું, અધકચરું, અધપક
**અધ-પઢાળિયું** ન. [જુઓ 'અધ' + 'પડાળ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] એક જ બાજુ ઢાળ - નેવાંવાળા છાપરાનું ઘર, એકઢાળિયું ઘર
**અધ-પડિયાળું** વિ. [સં. જુઓ 'અધ' + 'પડ' (સં. पुट > પ્રા. पुड) + ગુ. 'ઇયું' + 'આળું' ત.પ્ર.] અડધું મીંચેલું, અદ-પડિયાળું (આંખ)

**અધ-પાકું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'પાકું.'] જુઓ 'અધપક.'
**અધ-પાલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અધ' + 'પાલી.'] અડધી પાલી. (૨) વિ. અડધી પાલીના માપનું, અધવાલી
**અધ-પાંસળિયું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'પાંસળું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] જુઓ 'અદ્દક-પાંસળિયું.'
**અધ-પેટ** ક્રિ. [જુઓ 'અધ' + 'પેટ.'] (લા.) અડધું ભૂખ્યું
**અધ-પોણું** (-પોણ્ં)વિ. [જુઓ 'અધ' + પોણું.'] અડધા કરતાં વધારે અને પોણા કરતાં ઓછું, દસ-આની. (૨) પોણાનું અડધું, છ આની
**અધ-બહેરું** (-બૅ:રું) વિ. [જુઓ 'અધ' + 'બહેરું.'] અડધું બહેરું, ધ્યાનબહેરું. (૨) (લા.) અક્કલ વિનાનું. (૩) વર્ણસંકર
**અધ-બળ્યું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'બળવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] અડધું બળેલું. (૨) (લા.) અદેખું, ઈર્ષાખોર. (૩) કંકાસિયું
**અધ-બીડ્યું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'બીડવું' + ગુ. 'યું' + ભૂ.કૃ.] અડધું બીડેલું. અડધું બંધ
**અધ-બેસરું, -ર્યું** વિ. [જુઓ 'અધ' દ્વારા.] ખોખરું. (૨) (લા.) વર્ણસંકર. (૩) ડાહ્યુંઘેલું. (૪) મેળ વગરનું
**અધ-ભણ્યું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'ભણવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] અડધું ભણેલું, અર્ધ-શિક્ષિત, અધૂરું કેળવાયેલું
**અધ-ભાગ** પું. [જુઓ 'અધ' + સં.] અડધો ભાગ, અડધો હિસ્સો, નીમે ભાગ
**અધભાગિયું** વિ. [+ ગુ 'ઇયું' ત.પ્ર.], **અધ-ભાગી** વિ. [ + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અડધા ભાગના હક્કવાળું
**અધ-ભૂખ્યું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'ભૂખ્યું.'] અડધું ભૂખ્યું
**અધમ** વિ. [સં.] નીચ, નઠારું. (૨) હલકી કોટિનું, નિકૃષ્ટ દરજ્જાનું. (૩) (લા.) ધિક્કારવા યોગ્ય [મુક્તિ
**અધમ-ઉદ્ધાર** પું. [સં., સંધિ વિનાનું] નીચનો ઉદ્ધાર, નીચની
**અધમ-ઉદ્ધારક, -ણ** વિ. [સં., સંધિ વિનાનું], **અધમ-ઓધ્ધારણ** વિ. [ + 'उद्धारण' –ગુ. ૬૫] નીચનો ઉદ્ધાર કરનાર (પ્રભુ)
**અધ-મણ** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'મણ.'] અડધા મણના માપનું, અડધા મણના તોલનું
**અધમણિયું** ન., **-યો** પું. [ + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.], **અધ-મણી** સ્ત્રી. [ + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.], **અધ-મણીકો** પું. [+ ગુ. 'ઈ'-'કું' ત. પ્ર.] અડધા મણનું તોલું [અત્યંત અધમ
**અધમ-તમ** વિ. [સં.] અધમતાની છેલ્લી કોટિએ પહોંચેલું,
**અધમ-તર** વિ. [સં.] વધારે અધમ
**અધમ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અધમપણું, નીચતા
**અધ-મરણું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'મરણ' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] અધમૂઉં, લગભગ મરવાની અણી ઉપર આવેલું
**અધ-મરું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'મરવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'અધમરણું.' (૨) (લા.) અધકચરું
**અધ-મળ્યું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'મળવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] અડધું મીંચાયેલું (આંખ) [ચરણ. (૨) વિ. દુરા-ચરણી
**અધમાચાર** પું. [સં. अधम + आचार] નીચ આચરણ, દુરા-
**અધ-માણસું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'માણસ' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] (લા.) અશક્તિ કે રોગને લીધે ભાંગી પડેલું. (૨) ખોડવાળું. (૩) ગાંડુંઘેલું. (૪) દાધારંગું, દુરાગ્રહી
**અધમાધમ** વિ. [સં. अधम + अधम] અત્યંત અધમ, અધમતમ
**અધમાધિકારી** વિ. [સં. अधम + अधिकारी, પું.] હલકી કોટિનો અધિકાર ધરાવનારું. (૨) કુપાત્ર
**અધમાવસ્થા** સ્ત્રી. [સં. अधम + अवस्था] નીચ હાલત, અધમ સ્થિતિ, પડતી દશા, માઠી દશા
**અધ-માસું** વિ. [જુઓ 'અધ' દ્વારા.] અધકચરું. (૨) અધમૂઉં
**અધમાંગ** (અધમાઙ્ગ) ન. [સં. अधम + अङ्ग] કેડની નીચેનો શરીરનો ભાગ
**અધ-મીંચેલું, અધ-મીંચ્યું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'મીંચવું' + ગુ. 'એલું' બી.ભૂ.કૃ. અને + 'યું' ભૂ.કૃ.] અડધું, મીંચેલું, અડપડિયાળું (આંખ)
**અધ-મૂઉં** વિ. [સં. अर्ध-मृतक- > પ્રા. अद्ध-मुअअ] જીવન-મરણ વચ્ચે ઝોલા ખાતું, અધમરણું
**અધ-મૂંડ્યું** વિ. [જુઓ 'અધ' + મૂંડવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] અડધું મૂંડેલું. (૨) (લા.) અડધું બાકી રહેલું
**અધ-મેલું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'મેલ' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] કાંઈક મેલું અને કાંઈક ચોખ્ખું
**અધમોદ્ધરણ** વિ. [સં. अधम + उद्धरण] જુઓ 'અધમ-ઉદ્ધારક.'
**અધમોદ્ધાર** પું. [સં. अधम + उद्धार] અધમનો ઉદ્ધાર, અધમનો મોક્ષ. (૨) નીચ વર્ણનાનો ઉત્કર્ષ ['અધમ-ઉદ્ધારક.'
**અધમોદ્ધારક, -ણ** વિ. [સં. अधम + उद्धारक, उद्धारण] જુઓ
**અધમોધમ** વિ. [સં. अधम + अधम=अधमाधम; 'उत्तमोत्तम'-ના સાદૃશ્યે] જુઓ 'અધમાધમ'. ('અધમોધમ' અશુદ્ધ છે.)
**અધ-મોયું** જુઓ 'અધમૂઉં.' [હોઠ (સામાન્ય)
**અધર**[૧] વિ. [સં., સર્વ.] નીચેનું (૨) પું. નીચેલો હોઠ (૩)
**અધર**[૨] વિ. જુઓ 'અદ્ધર'.
**અધર-અમી** ન. [સં. अधर + જુઓ 'અમી.'] અધરામૃત, નીચલા હોઠમાંથી ઝરતું પ્રેમરૂપી અમૃત
**અધરકણ** ન. [જુઓ 'અધરકવું +' ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] દૂધ જમાવવા વપરાતું મેળવણ, આખરણ
**અધરકવું** અ.ક્રિ. મેળવણ મેળવાતાં દહીંના રૂપમાં જામી જવું. (૨) સ. ક્રિ. દૂધમાં મેળવણ નાખવું, આખરવું. **અધર-કાવું** ભાવે., કર્મણિ., ક્રિ. **અધરકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**અધર-કંપ** (-કમ્પ) પું. [સં.] હોઠની ધ્રુજારી
**અધરકાવવું, અધરકાવું** જુઓ 'અધરકવું'માં.
**અધરખ** જુઓ 'અદ્રક.' [(૨) એવા ચુંબનથી થતો વ્રણ
**અધર-ખંડન** (-ખણ્ડન) ન. [સં.] નીચલા હોઠમાં ચુંબન લેવું એ.
**અધરણ** ન. જુઓ 'આધણ.' [વિનાનું, અનિશ્ચિત
**અધર-તાલ** વિ. [જુઓ 'અધર[૨]' + સં.] (લા.) ઢંગધડા
**અધરતું** વિ. [જુઓ 'અધ' દ્વારા.] અધવચ બંધ પડેલું, રઝળતું. (૨) અધૂરું [કસરતનો એક પ્રકાર
**અધર-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [જુઓ 'અધર[૨]' + સં.] દંડ નામની
**અધર-દંશ** (-દંશ) પું. [સં.] નીચલા હોઠના ચુંબનમાં કરવામાં આવતો વ્રણ ['અદ્ધર-પદ્ધર.'
**અધર-પધર** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'અધર[૨]', - દ્વિર્ભાવ.] જુઓ
**અધર-પલ્લવ** પું. [સં.] અંકુર જેવો સુકોમળ હોઠ
**અધર-પાન** ન. [સં.] નીચલા હોઠ ઉપર કરવામાં આવતું ચુંબન
**અધર-પીયૂષ** ન. [સં.] અધર-અમી, અધરામૃત
**અધર-પુટ** પું. [સં.] બેઉ હોઠનો દાબડો, બંને હોઠ

**અધર-બિંબ** (-બિમ્બ) ન. [સં.] લાલ પાકેલા ઘિલોડા-બોલા જેવો નીચલો હોઠ [કાર્ય, પાપકાર્ય
**અ-ધરમ** પું. [સં. अधर्म, અર્વા. તદ્ભવ] અધર્મ. (૨) અનિષ્ટ
**અધર-મધુ** ન. [સં.] (લા.) નીચલા હોઠના ચુંબનની મીઠાશ
**અધરમી** વિ. [સં. अधर्मी, પું., અર્વા.તદ્ભવ] અ-ધર્મી, પાપી. (૨) અનાચારી
**અધર-રસ** પું. [સં.] નીચલા હોઠના ચુંબનનો આસ્વાદ
**અધર-વટ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'અધર[૨]' + 'વાટ'નું સમાસમાં.] આધાર ન હોય એમ. (૨) બારોબાર. (૩) અંતરિયાળ
**અધર-સુધા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અધર-પીયૂષ.'
**અધર-સ્પંદ** (-સ્પન્દ) પું. [સં.] નીચલા હોઠનું ફરકવું એ
**અધરંગ** (-રઙ્ગ) ન. ઋતુ ઋતુએ જગ્યા બદલતું એક પક્ષી
**અધરાક્ષ** પું. [સં. अधर + अक्षि ન., બ.વ્રી.માં 'अक्ष'] ડાળ અને આદિ મૂળ વચ્ચેનો અંકુરનો આંખ જેવો ભાગ, 'હાઇ-પોકોટીલ.' (વ. વિ.)
**અધ-રાત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [સં. अर्ध-रात्र ન. છે, પણ સં. अर्ध-रात्रि માની પ્રા. अद्ध-रत्ति દ્વારા] મધ્યરાત્રિનો સમય
**અધરાત-મધરાત** (અધરાત્ય-મધરાત્ય) ક્રિ.વિ. [+ જુઓ 'મધરાત'.] (લા.) ગમે તેવા ક-સમયે
**અધરામૃત** ન. [સં. अधर + अमृत] જુઓ 'અધર-અમી.'
**અ-ધરાયું** વિ. [+ 'ધરાવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ન ધરાયેલું, અતૃપ્ત. (૨) (લા.) ખાઉધર, અકરાંતિયું
**અધરાસવ** પું. [સં. अधर + आसव] નીચલા હોઠમાંથી ઝરતો પ્રેમરૂપી માદક પદાર્થ, અધર-મધુ
**અધરાંશ** (-રાંશ) પું. [સં. अधर + अंश] નીચેનો ભાગ
**અધરિયું** જુઓ 'અદ્ધરિયું.' [કાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**અધરેકવું** જુઓ 'અધરકવું.' **અધરેકાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અધરે-**
**અધરેકાવવું, અધરેકાવું** જુઓ 'અધર(-રે)કવું'માં.
**અધરોટી** સ્ત્રી. ચણતરમાંની વધારે ઊંચી અને સાંકડી કમાન
**અધરો(-રૌ)ષ્ઠ** પું. [સં. अधर + ओष्ठ] નીચેનો હોઠ
**અ-ધર્મ** પું. [સં.] ધર્મનો અભાવ, દુરાચાર, અનીતિ. (૨) કર્તવ્ય કર્મનો અભાવ. (૩) અન્યાય. (૪) તે તે ધર્મ-સંપ્રદાયની પ્રણાલીથી વિરુદ્ધ જાતનું વર્તન
**અધર્મ-કર્મ** ન. [સં.] અનીતિનું કામ, પાપાચરણ
**અધર્મ-ચારી** વિ. [સં., પું.] ધર્મ-વિરુદ્ધ કાર્ય કરનારું, દુરાચારી
**અધર્મ-જીવી** વિ. [સં., પું.] અધર્મ-અનીતિ-પાપાચરણથી જીવન-નિર્વાહ કરનારું [સજા-શિક્ષા
**અધર્મ-દંડન** (-દણ્ડન) ન. [સં.] અન્યાયથી કરવામાં આવેલી
**અધર્મ-યુક્ત** વિ. [સં.] ગેરવાજબી, અન્યાયી
**અધર્મ-યુદ્ધ** ન. [સં.] અનીતિવાળી લડાઈ
**અધર્મ-વિધ્વંસક** (-વિધ્વંસક) વિ. [સં.] અધર્મનો નાશ કરનારું
**અધર્મ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] અધર્મવાળું વલણ, પાપમય દાનત. (૨) વિ. પાપી દાનતવાળું
**અધર્મ-શાખા** સ્ત્રી. [સં.] વિધર્મ પરધર્મ ધર્માભાસ ઉપધર્મ અને છલ એ રીતની અધર્મની તે તે શાખા (જુઓ કોશમાં તે તે શબ્દ.)
**અધર્મ-સંતતિ** (-સન્તતિ) સ્ત્રી. [સં.] ધર્માચરણથી વિરુદ્ધ રીતે ઉત્પન્ન કરેલું સંતાન, વ્યભિચારથી ઉત્પન્ન થયેલું સંતાન

**અધર્મ-હત્યા** સ્ત્રી. [સં.] ધર્મ-નીતિએ નિર્ણીત કરેલા પ્રકારથી જુદી રીતે કરવામાં આવેલી હત્યા [અનીતિમય જીવન
**અ-ધર્માચરણ** ન. [+ સં. धर्म + आचरण] ધર્મવિરુદ્ધ વર્તન,
**અધર્માચરણી** વિ. [સં., પું.] ધર્મ વિરુદ્ધ વર્તનારું, પાપાચારી
**અ-ધર્માચાર** પું. [+ સં. धर्म + आचार] અધર્માચરણ, દુરાચાર
**અધર્માચારી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અધર્માચરણી.'
**અધર્માત્મા** પું. [+ સં. धर्म + आत्मा, પું.] અધર્મિષ્ઠ આત્મા. (૨) વિ. જેનો આત્મા અધર્માચરણમાં રચ્યો પચ્યો રહે છે તેવું. (૩) દુષ્ટ, નીચ
**અધર્માસ્તિકાય** પું. [+ સં. धर्म + अस्तिकाय] જીવ અને પુદ્-ગળની ગતિ અટકાવવામાં મદદ કરતું દ્રવ્ય (દ્રવ્યોના ભેદમાંનું એ એક દ્રવ્ય છે), ગતિનો નિરોધ કરનારી શક્તિ. (જૈન.)
**અ-ધર્મિષ્ઠ** વિ. [સં.] અત્યંત અધર્મી
**અધર્મી** વિ. [સં., પું.] અધર્માચરણી, દુરાચારી, પાપી
**અ-ધર્મ્ય** વિ. [સં.] ધર્મ વિરુદ્ધનું, નિષિદ્ધ. (૨) નિયમ વિરુદ્ધનું. (૩) દુષ્ટ, કુત્સિત [લાગણી
**અ-ધર્વ** પું. [જુઓ 'ધ્રવ'-'ધરવ'.] (લા.) અસંતોષ-અતૃપ્તિની
**અ-ધર્ષણી** વિ. [સં., પું.] હરાવી ન શકાય તેવું. (૨) (લા.) પ્રચંડ, પ્રબળ
**અધ-લું** વિ. [જુઓ 'અધ' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] અડધું
**અધ-લૂખું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'લૂખું.'] અડધું ચોપડેલું-અડધું કોરું
**અધ-વચ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'અધ' + દે.પ્રા. विच्च] નહિ આદિમાં કે નહિ અંતમાં એમ, વચ્ચે, વચગાળે. (૨) (લા.) અંતરિયાળ
**અધ-વચરું** વિ. [જુઓ 'અધ-વચ' દ્વારા.] અધવચ આવી રહેલું, વચમાંનું. (૨) (લા.) નક્કી સ્થાન વગરનું, ચોક્કસ ઠેકાણા વિનાનું. (૩) થોડું ઘણું બગડેલું [વચમાંનું
**અધ-વચલું** વિ. [જુઓ 'અધ + 'વચલું.'] વચ્ચે આવેલું,
**અધ-વચાળ,-ળે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'અધ' + 'વચ' + ગુ. 'આળ' ત.પ્ર. + ગુ. 'એ' સા.વિ., પ્ર.] વચોવચ, વચમાં. (૨) (લા.) અંતરિયાળ [અડધે રસ્તે, અધવચાળે
**અધ-વટ** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'અધ' + 'વાટ' નું સમાસમાં.]
**અધ-વધરું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'વધવું' (વૃદ્ધિ થવી) દ્વારા.] અડધે આવી ખીલતું-વધતું અટકી પડેલું, અર્ધ-વિકસિત. (૨) (લા.) ઓછી સમઝવાળું, કમ-અક્કલ
**અધ-વસો[૧]** પું. [+ જુઓ 'અધ' + 'વસો.'] વીઘાનો ચાળીસ-મો ભાગ, અડધો વસો. (૨) (લા.) નજીવી કિંમત
**અધ્યવસો[૨]** પું. [સં.] अध्यवसाय] પ્રયત્ન, કોશિશ
**અધવાયું** વિ. [સં. अध्व-वाहिक] ભાડે ગાડાં ફેરવનારું. (૨) ન. ગાડાં ભાડે ફેરવવાનો ધંધો
**અધ(-ધો)વાયો** પું. [જુઓ 'અધવાયું'.] ભાડે ગાડાં ફેરવ-નારો. (૨) ઢોરનો વેપાર કરનારો વેપારી
**અધવાર[૧]** પું. [જુઓ 'અધ' + 'વાર' (એક માપ).] અડધો વાર, દોઢ ફૂટનું માપ [એકઠો કરેલો જથ્થો
**અધવાર[૨]** પું. [જુઓ 'અધ' + 'વારવું.'] અડધો વારી લીધેલો-
**અધ-વારવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'અધ' + 'વારવું.'] બે સરખા ભાગ કરવા, અડધું ઓછું કરવું. (૨) અ.ક્રિ. અડધા ઉપર વીતી જવું, અરધો સમય વીતી જવો, અધુસારવું

**અધ-વારિયું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'વારવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] અડધોઅડધ કરેલું હોય તેવું. (૨) ન. અડધે ભાગે ભાગિયો રાખવો એ. (૩) બે જગ્યાએ કામ કરવું એ, અધવારું

**અધ-વારું** ન. [જુઓ 'અધ' + 'વારવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] અધભાગની કામગીરી. [૦કરવું, -રે રહેવું (-રૅ:વું) (રૂ.પ્ર.) અરધે ભાગે રહી કામ કરવું (ખેતીમાં આ રિવાજ હોય છે.), ઉત્પન્નમાંથી અડધું મેળવવાની શરતે કામમાં સાથ આપવો

**અધ-વાલ** પું. [જુઓ 'અધ' + 'વાલ' (એક માપ).] તોલાના ૩૨ મા ભાગનું અડધું વજન, દોઢ રતીભાર

**અધ-વાલી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'અધ' + 'પાલી' (એક માપ) દ્વારા] અડધી પાલીનું જૂનું માપિયું, બે પવાલાનું જૂનું માપ

**અધ-વાવર્યું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'વાવરવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] અડધું વાપરેલું, અડધું ઉપયોગમાં લીધેલું

**અધ-વેદ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'અધ' દ્વારા.] અડધે રસ્તે, અધવચમાં

**અધશ્ચર** વિ. [સં. अधस् + चर, સંધિથી] નીચેના ભાગમાં ફરનારું. (૨) પું. ભીંતમાં બાકું પાડી ખાતર પાડનારો ચોર

**અધ-શેર** [જુઓ 'અધ' + 'શેર' (એક માપ).] અડધા શેરનું કાટલું-તોલું, ૪૦ રૂપિયાભારનું (બેવડો હોય તો ૮૦ રૂપિયાભારનું) વજન, અચ્છેર. (૨) વિ. એટલા વજનનું

**અધસ્** ક્રિ. વિ. [સં.; સામાન્ય રીતે સમાસમાં પૂર્વ પદ તરીકે. ઘોષ વ્યંજનથી શરૂ થતા શબ્દ પૂર્વે 'अधो,' પણ અઘોષ પહેલાં દંત્યપૂર્વે 'अधस्,' તાલવ્યપૂર્વે 'अधश्,' અને કંઠ્યપૂર્વે 'अधः'; એ દૃષ્ટિએ તત્સમ શબ્દોમાં દેખા દે છે.] નીચેનું, નીચે રહેલું

**અધ-સસતું, અધ-સાસતું, અધસાંતું,** વિ. [જુએ 'અધ' + સં. श्वसत् > પ્રા. ससन्त-] માંડ માંડ શ્વાસ લઈ શકતું, અધમૂઉં

**અધ-સૂકું** વિ. [જુઓ 'અધ' + 'સૂકું.'] અડધું પડધું સુકાયેલું

**અધસ્તન** વિ. [સં.] નીચેના ભાગમાં રહેલું, નીચેના ભાગને લગતું

**અધસ્તલ** ન. [સં.] નીચેનું તળ, ભૂમિની ઉપરની સપાટી

**અધ-હાર** પું. [જુઓ 'અધ' + સં.] અડધો હાર, ચોસઠ સેર-વાળો હાર

**અધંતરી** (અધન્તરી) સ્ત્રી. મલખમની એક રમત

**અધઃ** જુઓ 'અધસ્.'

**અધઃકર** પું. [સં.] હાથનો કોણીથી પોંચા સુધીનો ભાગ

**અધઃકર્મ** ન. [સં.] પોતાને ઉદ્દેશી તૈયાર કરવામાં આવેલો ખોરાક લેવાથી જૈન સાધુને લાગતો દોષ. (જૈન.)

**અધઃકાય** પું. [સં.] શરીરનો કેડથી નીચેનો ભાગ

**અધઃક્ષેપ** પું. [સં.] નીચે ફેંકી દેવું એ. (૨) (લા.) અપમાન

**અધઃપતન** ન. [સં.] નીચે પડવું એ. (૨) (લા.) દુર્દશા, દુર્ગતિ, પડતી. (૩) નૈતિક પતન (ન.મો.)

**અધઃપતિત** વિ. [સં.] નીચે પડેલું. (૨) (લા.) દુર્ગતિ પામેલું

**અધઃપાત** પું. [સં.] જુઓ અધઃપતન.'

**અધઃપ્રદેશ** પું. [સં.] નીચાણનો ભૂમિભાગ. (૨) નીચેનો ભાગ

**અધઃશય્યા** સ્ત્રી. [સં.] જમીન ઉપરનું સૂવાનું. (૨) જમીન

**અધઃસ્થિત** વિ. [સં.] નીચે રહેલું

**અધઃસ્થિતિ** સ્ત્રી. [સં.] નીચે રહેવું એ

**અધઃસ્વસ્તિક** પું. [સં.] બરોબર પગની નીચેનું-પૃથ્વીના પહેલે પારનું આકાશબિંદુ. (ખગોળ.)

**અ-ધાક** વિ. [+ જુઓ 'ધાક'.] ધાક-બીક વિનાનું, નીડર. (૨) નિરંકુશ, સ્વચ્છંદી. (૩) નિર્મર્યાદ

**અ-ધાતુ** સ્ત્રી. [સં., પું.] જેમાં ધાતુનો ગુણ નથી તેવી ચીજ (પથ્થર કાચ વગેરે) ['નૉન-મેટલિક' (ર.વિ.)

**અધાતુઈ** વિ. [સં. + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ધાતુનું ન હોય તેવું,

**અ-ધાતુક** વિ. [સં.] ધાતુના ગુણ જેમાં ન હોય તેવું. (૨) ધાતુનું ન હોય તેવું [-વ્યવસ્થા

**અધાધંધ** (-ન્ધ્ય), **અધાધુંધ** (-ન્ધ્ય), **-ધી** સ્ત્રી. ભારે

**અધાધૂ(-ધો)મ** ક્રિ.વિ. [રવા.] તદ્દન, બિલકુલ, નરાતાળ, પૂરેપૂરું

**અધાધૂંધ** (-ન્ધ્ય), **-ધી** જુઓ 'અધાધંધ.'

**અધાધોમ** જુઓ 'અધાધૂમ.'

**અ-ધાર્મિક** વિ. [સં.] ધર્મને લગતું ન હોય તેવું, ધર્મની લાગણી વિનાનું. (૩) ધર્મ વિરુદ્ધનું. (૪) (લા.) અન્યાયી

**અધાર્મિક-તા** સ્ત્રી. [સં.] ધાર્મિકતાનો અભાવ. (૨) દુરાચાર. અન્યાયીપણું [રહે તેવું. (૩) અસહ્ય

**અ-ધાર્ય** વિ. [સં.] ધારણ કરી ન શકાય તેવું, (૨) યાદ ન

**અધાંધ** (અધાન્ધ) વિ. [જુઓ 'અધ' + સં. अन्ध] અડધું આંધળું, લગભગ આંધળું, ઝાંખું દેખતું

**અધાંધર** (-રય) સ્ત્રી. [ગ્રા.] પડાપડી, તૂટાતૂટ [પદ તરીકે)

**અધિ-** ઉપ. [સં.] ઉપર (ગુ. માં સં. તત્સમ શબ્દોમાં આરંભના

**અધિક** વિ. [સં.] વધુ, વધારે. (૨) ન. સાધ્ય સિદ્ધ ન થઈ શકતું હોય છતાં બીજા હેતુ કે દૃષ્ટાંતોનો પ્રયોગ કરવું નિગ્રહ-સ્થાન. (તર્ક.). (૩) પું. એ નામનો વાણીનો એક અલંકાર. (કાવ્ય.) [(પદ્યમાં.)

**અધિક-ડું** વિ. [સં. + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] વિશેષ, વધારે.

**અધિક-તમ** વિ. [સં.] હોય તેના કરતાં ક્યાંય વધુ, 'મૅક્સિમમ'

**અધિક-તર** વિ. [સં.] હોય તેના કરતાં વધુ

**અધિક-તા** સ્ત્રી. [સં.] અધિકપણું, વિશેષ હોવાપણું. (૨) વિશિષ્ટતા

**અધિકતા-ગ્રંથિ** (-ગ્રન્થિ) સ્ત્રી. [સં., પું.] ઊંચા હોવાપણાનો ખોટો આગ્રહ, 'સુપીરિયૉરિટી કૉમ્પ્લેક્સ'

**અધિકતા-વાચક** વિ. [સં.] બે વચ્ચેનું અધિકપણું બતાવનારું, 'કૉમ્પેરેટિવ'. (વ્યા.) [તેવી હિંદુ પંચાંગની બેવડી તિથિ

**અધિક-તિથિ** સ્ત્રી. [સં.] જેમાં બે સૂર્યોદય આવી જતા હોય

**અધિક-ત્વ** ન. [સં.] આધકતા

**અધિક-દંતો** (-દન્તો) પું. [+ સં. दन्त + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] સંખ્યા કરતાં વધુ દાંત ધરાવનારો ઘોડો (ઘોડાની એ એક ખોડ ગણાય છે.) [હોય તો એવો દોષ. (કાવ્ય.)

**અધિક-પદ** પું. [સં.] કાવ્યમાં બિન-જરૂર અને નિરર્થક શબ્દો

**અધિક-પરિધાંશ** (-પરિધાંશ) પું. [સં. + परिध + अंश] વર્તુળના ઘેરાવાના અર્ધ-ભાગ કરતાં મોટો કૌંસ

**અધિક-મહિનો** પું. [+ જુઓ 'મહિનો.'], **અધિક-માસ** પું. [સં.] હિંદુ પંચાંગમાં ચાંદ્ર વર્ષ સાથે સૌર વર્ષનો મેળ બેસાડવા લગભગ અઢી વર્ષે ઉમેરાતો વધારાનો સૂર્યસંક્રાંતિ વિનાનો ચાંદ્રમાસ, પુરુષોત્તમ માસ, મળમાસ

**અધિ-કરણ** ન. [સં.] આધાર, આશ્રય. (૨) આધારસ્થાન, અધિષ્ઠાન. (૩) સાતમી વિભક્તિનો અર્થ. (વ્યા.). (૪) પ્રકરણનો વિષય અથવા વિભાગ કે જેમાં વિષય સંશય પૂર્વપક્ષ ઉત્તરપક્ષ અને સંગતિ એવાં પાંચ અંગ હોય છે. (મીમાંસા.)

**અધિકરણ-સિદ્ધાંત** (-સિદ્ધાન્ત) પું. [સં.] પક્ષધર્મતાના બળને

લીધે પોતાની સાથે બીજા સિદ્ધાંત કે અર્થને સાબિત કરનાર સિદ્ધાંત. (તર્ક.)
**અધિ-કરણિક** વિ.,[સં.] અધિકાર ધરાવતું. (૨) પું. ન્યાયાધીશ, ન્યાયાધિકારી [માંડવિયો
**અધિ-કર્મિક** વિ. પું. [સં.] જકાત લેનાર અધિકારી, નાકાદાર,
**અધિકાઈ** સ્ત્રી. [સં. अधिक + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] અધિકતા
**અધિકાકાંક્ષા** (-કાઙ્ક્ષા) સ્ત્રી. [સં. अधिक + आ-काङ्क्षा] વધુ પડતી ઇચ્છા, વધુ પડતો લોભ. (૨) તાણીતૂશીને-મારી મચડીને બેસાડેલો અર્થ. (એ વાણીનો દોષ છે.) (કાવ્ય.)
**અધિકાધિક** વિ. [સં. अधिक + अधिक] ખૂબ ઘણું
**અધિકાભેદ** વિ. [સં. अधिक + अभेद] રૂપક અલંકારનો એક પ્રકાર. (કાવ્ય.)
**અધિ-કામ** પું. [સં.] કામના-ઇચ્છાનો અતિરેક, ખૂબ કામના
**અધિ-કાર** પું. [સં.] સત્તા, હકૂમત, 'જ્યુરિસ્ડિક્શન.' (૨) પદવી. (૩) પાત્રતા, લાયકાત. (૪) હક્ક. (૫) પ્રકરણ, પરિચ્છેદ. (૬) મુખ્ય વિષય. (વ્યા.)
**અધિકાર-ક્રમ** પું. [સં.] લાયકાત પ્રમાણેની આનુપૂર્વી
**અધિકાર-ક્ષતિ** સ્ત્રી. [સં.] હોદ્દાની રૂએ કરવામાં આવેલી ભૂલ
**અધિકાર-ક્ષેત્ર** ન. [સં.] સત્તાની કામગીરીમાં સમાતો પ્રદેશ, 'જ્યુરિસ્ડિક્શન'
**અધિકાર-ચ્યુતિ** સ્ત્રી. [સં.] સત્તાસ્થાન ઉપરથી પડતીની દશા. (૨) હક્ક ઝૂંટવાઈ જવાની સ્થિતિ
**અધિકાર-ત્યાગ** પું. [સં.] સત્તા કે હોદ્દાનો ત્યાગ
**અધિકાર-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [સં.] અધિકારીનો મોભો બતાવવા એના હાથમાં રાખવામાં આવતો દંડ (લાકડી)
**અધિકાર-પત્ર** પું., [સં., ન.], -ત્રિકા સ્ત્રી. [સં.] બીજાને પોતાનાં કામ કરવાની સત્તા આપતો પત્ર, મુખત્યારનામું. (૨) શાસનપત્ર, સનદ
**અધિકાર-પદ** ન. [સં.] હોદ્દો, પદવી, સત્તાસ્થાન
**અધિકાર-પૃચ્છા** સ્ત્રી. [સં.] શો અધિકાર છે એમ પૂછતી અદાલતી તપાસ, 'ક્વો-વૉરન્ટો'
**અધિકાર-પ્રાપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] સત્તા મળવાપણું
**અધિકાર-બિલ્લો** પું. [સં. + જુઓ 'બિલ્લો'.] અધિકાર કે સત્તા આપતો ધાતુ-પત્ર, 'ઑથોરિ-ઝેશન બૅજ'
**અધિકાર-ભેદ** પું, [સં.] જુદા જુદા દરજ્જા વચ્ચેનો તફાવત
**અધિકાર-ભ્રંશ** (-ભ્રંશ) પું. [સં.] પદ ઉપરથી ખસી પડવું-દૂર કરવું એ [મોઢું
**અધિકાર-મુખ** ન. [સં.] પ્રતિમા કે મૂર્તિનું એના માપ પ્રમાણેનું
**અધિકાર-વશ** વિ. [સં.] સત્તાને તાબે રહેલું. (૨) ક્રિ. વિ. અધિકારની રૂએ
**અધિકારવશ-તા** સ્ત્રી. [સં.] સત્તાને તાબે રહેવાપણું
**અધિકાર-વિભાજન** ન. [સં.] સત્તાની વહેંચણી
**અધિકાર-વિલોપન** ન. [સં.] પદભ્રષ્ટતા, બરતરફી. (૨) આપેલો હક્ક ઝૂંટવી લેવો એ
**અધિકાર-શાસન** ન. [સં.] સત્તાનો અમલ, 'બ્યુરોક્રસી' (અ. ક.)
**અધિકાર-શાહી** સ્ત્રી. [સં. + ફા.] અધિકારી મંડળ. (૨) અમલદારોની સત્તાથી ચાલતું રાજ્યતંત્ર
**અધિકાર-સંવિભાગ** (-સંવિભાગ) પું. [સં.] અધિકાર કે સત્તાનું વિકેંદ્રીકરણ, 'ડિ-સેન્ટ્રાલિ-ઝેશન' (ઉ. કે.)
**અધિકાર-સીમા** સ્ત્રી. [સં.] અધિકાર-ક્ષેત્ર, હકૂમત
**અધિકાર-સૂત્ર** ન. [સં.] સત્તા-સંચાલન. (૨) વિષયનો આરંભ કરી આપતો મુખ્ય નિયમ. (વ્યા.)
**અધિકાર-સ્વાતંત્ર્ય** (-તન્ત્ર્ય) ન. [સં.] સત્તા પ્રમાણે કામ કરવાની સ્વાધીનતા [લિટી' (ન. દા.)
**અધિકાર-હીનતા** સ્ત્રી. [સં.] અધિકારનો અભાવ,' ડિસેબિ-
**અધિકારાનુસાર** ક્રિ. વિ. [સં. अधिकार + अनुसार] અધિકાર પ્રમાણે, સત્તાને અનુસરી
**અધિકારિણી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] અધિકાર ભોગવનારી સ્ત્રી. (૨) પાત્રતા કે લાયકાત ધરાવનારી સ્ત્રી
**અધિકારિ-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] અધિકારીપણું. (૨) સત્તા, હકૂમત, અખત્યાર. (૩) યોગ્યતા, લાયકાત
**અધિકારી** વિ. [સં., પું.] અધિકાર ધરાવનાર. (૨) મુખ્ય વહીવટ-દાર. (૩) લાયકાત ધરાવનારું. (૪) સર્વસામાન્ય અમલદાર
**અધિકારી-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [સં., સમાસ ગુજરાતી] રાજ્યના અમલદારોનું માળખું, 'બ્યુરોક્રસી'
**અધિકારી-મંડલ**(-ળ) (-મણ્ડલ, -ળ) [સં., સમાસ ગુજરાતી] અધિકારી-તંત્ર, 'બ્યુરોક્રસી' (ચં. ન.) ['સિવિલ લિસ્ટ'
**અધિકારી-યાદી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'યાદી.'] અમલદારોની યાદી,
**અધિકારી-લક્ષી** વિ. [સં., સમાસ ગુ., પું.] અધિકારીઓ-અમલદારોને ધ્યાનમાં રાખી કરવામાં આવતું, 'ઑફિસર-ઓરિયેન્ટેડ'
**અધિકાર્થ** પું. [સં. अधिक + अर्थ] શબ્દ થોડા છતાં વધુ અર્થ નીકળે તેવો પ્રસંગ. (૨) એ નામનો વાણીનો એક અલંકાર. (કાવ્ય.)
**અધિકાલંકાર** (-લઙ્કાર) પું. [સં. अधिक + अलंकार] જુઓ 'અધિક(૩)'. (કાવ્ય.)
**અધિકાંક** (-કાઙ્ક) પું. [સં. अधिक + अङ्क] સંખ્યાની દૃષ્ટિએ ક્રમમાં પછીની સંખ્યા બતાવનારો અંક (એ રીતે ૨૦ અને ૧૫ માં ૨૦ નો)
**અધિકાંગ** (-કાઙ્ગ) ન. [સં. अधिक + अङ्ग] વધારાનું અંગ. (૨) બખ્તર ઉપર બાંધવાનો પટ્ટો [- ભાગ, મોટો ભાગ
**અધિકાંશ** (-કાંશ) પું. [સં. अधिक + अंश] વધારે પડતો અંશ
**અધિકું** વિ. [સં. अधिक + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] અધિક
**અધિ-કૃત** વિ. [સં.] જેને અધિકાર આપવામાં આવ્યો છે તેવું, અધિકારી. (૨) અનેક પ્રમાણોથી ચકાસીને સિદ્ધ કરવામાં આવેલું, પ્રમાણિત, ચિકિત્સિત, 'ક્રિટિકલ'. (૩) સત્તાવાર, 'ઑથોરાઇઝ્ડ' [રિ-ઝેશન'
**અધિ-કૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] અધિકાર. (૨) મુખત્યારનામું, 'ઑથો-
**અધિકૃતિ-પત્ર** પું. [સં., ન.] જુઓ 'અધિકાર-પત્ર', 'ઑથો-રિ-ઝેશન લેટર'
**અધિકેરું** વિ. [સં. °तर-क- > પ્રા. °यरअ- દ્વારા] વધુ અધિક, વિશેષ ['એંગલ' (ગ.)
**અધિ-કોણ** પું. [સં.] કાટખૂણા કરતાં પહોળો ખૂણો, 'ઑબ્ટ્યૂસ
**અધિકોત્તર** વિ. [સં. अधिक + उत्तर] હદથી કે શિરસ્તાથી વધારે. (૨) અ-લૌકિક. (૩) વિલક્ષણ

**અધિકોત્સાર** પું. [સં. अधिक + उत्सार] એક ભૌમિતિક આકૃતિ, 'હાઇપરબોલા'. (ગ.)

**અધિકોપમા** સ્ત્રી. [સં. अधिक + उपमा] તુચ્છ ઉપમેયને ઉચ્ચ ઉપમાન સાથે સરખાવવાથી થતો ઉપમા અલંકારનો એક ભેદ. (કાવ્ય.)

**અધિ-ક્રમ** પું. [સં.] આરોહણ. (૨) આક્રમણ, ચડાઈ

**અધિ-ક્રમણ** ન. [સં.] આરોહણ. (૨) આક્રમણ. (૩) આકાશમાંના કોઈ એક ગોળનું અથવા તો એની છાયાનું બીજા ગોળ ઉપર થઈ પસાર થવું એ., 'ટ્રાન્ઝિટ'

**અધિ-ક્ષિપ્ત** વિ. [સં.] વખોડેલું, નિંદેલું, તિરસ્કૃત

**અધિ-ક્ષેપ** પું. [સં.] તિરસ્કાર, નિંદા, અપમાન. (૨) (લા.) મહેણું

**અધિ-ક્ષેપણ** ન. [સં.] તિરસ્કાર. (૨) સ્થાપના. (૩) પ્રેરણા

**અધિ-ગણન** ન. [સં.] કિંમતની વધુ પડતી આકારણી

**અધિ-ગત** વિ. [સં.] પ્રાપ્ત કરેલું, મેળવેલું. (૨) જાણેલું, સમઝેલું

**અધિ-ગમ** પું. [સં.] પ્રાપ્તિ, લાભ. (૨) પહોંચ, શક્તિ. (૩) અભ્યાસ, જ્ઞાન (૪) સ્વીકાર

**અધિ-ગમન** ન. [સં.] પ્રાપ્તિ, લાભ. (૨) સમાગમ, સંસર્ગ

**અધિ-ગમનીય, અધિ-ગમ્ય** વિ. [સં.] મેળવવા યોગ્ય. (૨) જાણવા–સમઝવા લાયક

**અધિત્યકા** સ્ત્રી. [સં.] પર્વતના ઊંચાણ ઉપર આવેલી સમતળ જમીન, 'ટેબલ-લૅન્ડ'. (૨) તળેટી

**અધિ-દંત** (-દન્ત) પું. [સં.] મોઢામાં એક દાંત ઉપર ઊગેલો બીજો દાંત, ગમાણિયો દાંત

**અધિ-દેવ** પું. [સં.] વસ્તુ કે સ્થળનો અધિષ્ઠાતા દેવ. (૨) ઇષ્ટદેવ, કુળદેવ. (૩) સર્વોચ્ચ દેવ, પરમાત્મા, બ્રહ્મ

**અધિ-દેવતા** પું., સ્ત્રી. [સં., સ્ત્રી.] 'જુઓ 'અધિદેવ'. (૨) સ્ત્રી. અધિષ્ઠાતા દેવી, તે તે સ્થાનની ખાસ દેવી

**અધિ-દેવન** ન. [સં.] દ્યૂત, જુગાર

**અધિ-દેવી** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અધિદેવતા(૨)'.

**અધિ-દેવ્યા** સ્ત્રી. [સં. + ગુ.] અધિદેવી

**અધિ-દેહ** પું. [સં.] શરીરનો અધિષ્ઠાતા દેવ

**અધિ-દૈવ,°ત** ન. [સં.] તે તે સ્થાન કે વસ્તુનું અધિષ્ઠાતા તત્ત્વ, પ્રધાન બળ, પ્રધાન શક્તિ [શ્વર, પરબ્રહ્મ

**અધિ-નાથ** પું. [સં.] સર્વે નાથોના પણ નાથ, પરમાત્મા, પરમે-

**અધિ-નામી** વિ. [સં., પું.; આમાં ફા. 'નામી' નથી.] બધાં નામોની ઉપર જેનું નામ છે તેવું (બ્રહ્મ, પરમાત્મ તત્ત્વ). (૨) (લા.) વિખ્યાત [(૨) માલિક, સ્વામી

**અધિ-નાયક** પું. [સં.] નાયકોના પણ નાયક, સર્વોપરિ નાયક.

**અધિ-નિયમ** પું. [સં.] મુખ્ય નિયમ, મુખ્ય ધારો

**અધિ-નિવેશ** પું. [સં.] વસાહત, નિવાસ. (૨) સંસ્થાન, થાણું

**અધિનિવેશી** વિ. [સં., પું.] પરદેશી સંસ્થાનમાં રહેનારું

**અધિ-નેતા** વિ., પું. [સં.] જુઓ 'અધિનાયક'.

**અધિ-નેત્રી** સ્ત્રી. [સં.] સ્ત્રી અધિનાયક

**અધિ-પ** પું. [સં.] ઉપર રહી રાજ્યશાસન કરનારો રાજા

**અધિ-પતિ** પું. [સં.] સર્વોપરિ માલિક, રાજા. (૨) મોટો અમલદાર. (૩) વર્તમાનપત્રનો મુખ્ય તંત્રી

**અધિ-પત્ની** સ્ત્રી. [સં.] (લા.) શેઠાણી, માલિક સ્ત્રી

**અધિ-પાલ** પું. [સં.] મુખ્ય રક્ષક. (૨) ગિરો મૂકેલી વસ્તુના વેચાણ વગેરે પર દેખરેખ રાખનાર અમલદાર

**અધિ-પાલક** પું. [સં.] રાજા

**અધિ-પુ(-પૂ)રુષ** પું. [સં.] પરમ પુરુષ, પરમાત્મા, પરબ્રહ્મ. (વેદાંત.) (૨) સગુણ વિરાટ પુરુષ, અક્ષર બ્રહ્મ. (વેદાંત.)

**અધિ-ભૂત** ન. [સં.] સમગ્ર ભૂત પ્રાણીઓ ઉપર સત્તા ધરાવતું તત્ત્વ. (વેદાંત.) (૨) સમગ્ર જડ સૃષ્ટિ. (વેદાંત.)

**અધિ-માત્ર** વિ. [સં.] અધિક પ્રમાણવાળું, વધારે માપવાળું. (૨) અમાપ, અપાર

**અધિ-માનસ** ન. [સં.] પ્રાણિમાત્રના માનસમાં રહેલું પરમ માનસ તત્ત્વ, 'સુપર-કૉન્શિયસ' (ભૂ. ગો.)

**અધિ-માસ** પું. [સં.] અધિક માસ, પુરુષોત્તમમાસ, મળમાસ

**અધિ-માંસ**(-માᵒસ) પું. [સં.] આંખમાં રતાશવાળું કાળું માંસ વધે એ જાતનો રોગ. (૨) દાંતના મૂળમાં લાગતો એક રોગ. (૩) માંસમાં પડતું ચાંદું

**અધિ-માંસક**(-માᵒસક) પું. [સં.] જુઓ 'અધિ–માંસ(૧)'.

**અધિ-યજ્ઞ** પું. [સં.] યજ્ઞોમાંનો મુખ્ય યજ્ઞ. (૨) યજ્ઞોનો અધિષ્ઠાતા દેવ

**અધિયારું** ન. [સં. अर्ध-कारित- > પ્રા. अद्ध-यारिअ-] અર્ધ ભાગીદારીનો ધંધો. (૨) દુધાળું ઢોર વસૂકતાં બીજાને સાચવવા આપી ઠરાવેલી કિંમતનાં અડધાં નાણાં આપી પાછું લેવાની શરતે ઢોર સોંપવામાં આવે એ, અધવારું

**અધિયારી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય. (સૌ.)] (લા.) ફોગટ પંચાત [**°કરવી, °સારવી** (રૂ. પ્ર.) નકામી માથાઝીંક–પંચાત કરવી] [બુદ્ધિનું, ઠોઠ, મૂરખ

**અધિયું** વિ. [જુઓ 'અધ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) અડધી

**અધિ-યોગ** પું. [સં.] પ્રયાણ વખતનો ગ્રહોનો શુભ યોગ

**અધિ-રથ** પું. [સં.] મહારથીથી ઊતરતી કોટિનો યોદ્ધો. (૨) સારથિ

**અધિ-રાજ** પું. [સં.] રાજાઓનો રાજા, સમ્રાટ

**અધિરાજ–તા** સ્ત્રી., **–ત્વ** ન. [સં.] આપ-અખત્યાર, 'ઑટોક્રસી' (બં. સ.)

**અધિ-રાજા** પું. [સં. નો ગુ. પ્રયોગ] જુઓ 'અધિરાજ'.

**અધિ-રાજ્ય** ન. [સં.] સામ્રાજ્ય

**અધિ-રાય** પું. [+ સં. राज (સમાસમાં) > પ્રા. राय] જુઓ અધિરાજ'.

**અધિ-રૂઢ** વિ. [સં.] ઉપર ચડીને રહેલું, આરૂઢ થયેલું

**અધિ-રોહ** પું., **–હણ** ન. [સં.] ઉપર ચડીને રહેવું એ

**અધિરોહિણી** સ્ત્રી. [સં.] સીડી, દાદરો

**અધિ-લોક** પું. [સં.] બ્રહ્માંડની ઉપરની દુનિયા, બ્રહ્મલોક. (૨) બ્રહ્માંડ, વિશ્વ

**અધિ-વાચન** ન. [સં.] ચૂંટણી, પસંદગી

**અધિ-વાસ** પું. [સં.] ઉપરનો વાસ, (૨) મુખ્ય રહેઠાણ

**અધિ-વાસન** ન. [સં.] શરીરે સુગંધી વસ્ત્ર પહેરવાં એ. (૨) મૂર્તિને અંગે સુગંધી તેલ વગેરે લગાવી વાઘા પહેરાવવા એ. (૩) મૂર્તિની પ્રતિષ્ઠા

**અધિ-વાસર** પું. [સં.] ઉત્સવનો દિવસ, તહેવાર

**અધિ-વેતન** ન. [સં.] પગાર ઉપરાંત મળતું મહેનતાણું, 'એલાવન્સ'

**અધિ-વેશન** ન. [સં.] મેળાવડો, સંમેલન
**અધિ-શોષણ** ન. [સં.] બહારના પદાર્થોનું શરીરમાં શોષણ, 'ઍબ્સોર્પ્શન' (ન. મૂ. શા.) [વગેરે. (૩) નિયામક
**અધિ-ષ્ઠાતા** પું. [સં.] અધિદેવ, મુખ્ય દેવ. (૨) મુખ્ય રાજા
**અધિષ્ઠાત્રી** સ્ત્રી. [સં.] સ્ત્રી અધિષ્ઠાતા
**અધિ-ષ્ઠાન** ન. [સં.] મુખ્ય નિવાસસ્થાન. (૨) રાજધાનીનું નગર 'કૅપિટલ'. (૩) તે તે સંસ્થાનું મુખ્ય કાર્યાલયનું સ્થાન, 'હેડ-ઑફિસ' ['સબ્જેક્ટિવ મેથડ' (હ. દ્વા.)
**અધિષ્ઠાન-રીતિ** સ્ત્રી. [સં.] આત્મ-નિરીક્ષણ, આંતર અવલોકન,
**અધિ-ષ્ઠાયક** વિ. [સં.] નિયમમાં રાખનાર, ઉપરી
**અધિષ્ઠાન-પદાર્થવાદ** પું. [સં.] પદાર્થ વિષયક સમસ્યા, 'પ્રૉબ્લેમ ઑફ સબ્સ્ટન્સ' (આ. બા.)
**અધિ-ષ્ઠિત** વિ. [સં.] ઉપરી થઈ ને રહેલું. (૨) પ્રધાનતાથી પ્રસ્થાપિત. (૩) નિયુક્ત થયેલું, નીમેલું. (૪) આવી વસેલું
**અધીક્ષક** વિ., પું. [સં. अधि + ईक्षक] દેખરેખ રાખનાર ઉપરી અધિકારી, 'સુપરિન્ટેન્ડન્ટ', 'સુપરિન્ટેંડિંગ ઑફિસર'
**અધીત** વિ. [સં. अधि + इत] મેળવેલું, પ્રાપ્ત કરેલું. (૨) ભણેલું. (૩) જાણેલું
**અધીત-વિદ્ય** વિ. [સં.] જેણે વિદ્યાઓનો (વેદવિદ્યા વગેરેનો) અભ્યાસ કર્યો છે તેવું. (૨) શાસ્ત્ર-વિદ્યામાં પારંગત
**અધીન** વિ. [સં.] વશ, તાબે રહેલું. (૨) વિવશ, લાચાર
**અધીન-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] પરવશતા, લાચારી, પરાધીનતા
**અ-ધીર**[1] વિ. [સં.] ધીરજ વિનાનું, ઉતાવળું. (૨) (લા.) વ્યગ્ર, ગાભરું, વિહ્વળ [આતુરતા
**અ-ધીર,**[2] **૦જ** સ્ત્રી. [સં. अ-धैर्य] અધીરાઈ. (૨) ઉત્કંઠા,
**અધીર, ૦ડું, ૦શું** વિ. [સં. + ગુ. 'ડું'-'શું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ધીરજ વિનાનું
**અધીર-તા** સ્ત્રી. [સં.], **-પ (-પ્ય)** સ્ત્રી. [સં. + ગુ. 'પ' ત. પ્ર.], **અધીરાઈ** સ્ત્રી. [સં. + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ધીરજનો અભાવ **[૦રાખવી, ૦લાવવી** (રૂ. પ્ર.) અધીરું બનવું]
**અધીરિયું** વિ. [સં. + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.], **અધીરું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ધીરજ વિનાનું
**અધીશ** પું. [સં. अधि + ईश] સ્વામીઓનો સ્વામી, મુખ્ય સ્વામી. (૨) રાજાધિરાજ, સમ્રાટ, શહેનશાહ
**અધીશ-પદ** ન. [સં.] રાજાધિરાજ-પદ, સમ્રાટ-પદ
**અધીશ્વર** પું. [સં. अधि + ईश्वर] જુઓ 'અધીશ'.
**અધીશ્વર-પદ** ન. [સં.] જુઓ 'અધીશ-પદ'.
**અધીશ્વરી** સ્ત્રી. [સં.] મુખ્ય સ્વામિની, માલિક સ્ત્રી. (૨) (૨) મહારાણી, સમ્રાજ્ઞી, શહેનશાહબાનુ
**અધુધુ, ૦ધુ** કે.પ્ર. [રવા.] જુઓ 'અધધધ.'
**અધુના** ક્રિ. વિ. [સં.] હમણાં, આ સમયે
**અધુના-તન** વિ. [સં.] હાલનું, વર્તમાન
**અ-ધુર** વિ. [સં.] ધોંસરી વિનાનું. (૨) (લા.) અંકુશ કે દાબ વિનાનું
**અધુસ(-સા)રવું** અ.ક્રિ. [સં. अर्ध + सृ દ્વારા] અડધો સમય પસાર થવો, અડધી મુદત વીતવી. (૨) સ.ક્રિ. એક વાસણમાંથી બીજા વાસણમાં અડધું ઠાલવવું. **અધુસ(-સા)રવું** ભાવે., ક્રિ. **અધુસ(-સા)રાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**અધુસ(-સા)રાવવું, અધુસ(-સા)રાવું** જુઓ 'અધુસ(-સા)રવું'માં.
**અધૂક(-ધ)ડું** વિ. [સં. अर्ध + उत्कटक = अर्धोत्कटक- > પ્રા. अद्धोक्कडअ-] ઊભે પગે બેઠેલું, ઉભડક બેઠેલું, અદૂકડું. (૨) (લા.) અધ્ધર રહેલું, આધાર વિનાનું
**અ-ધૂમક** વિ. [સં.] ધુમાડા વિનાનું
**અધૂરપ (-પ્ય)** સ્ત્રી. [જુઓ 'અધૂરું' + ગુ. 'પ' ત.પ્ર.] અધૂરાપણું, ઊણપ, ન્યૂનતા, ખામી
**અધૂરિયું** વિ. [જુઓ 'અધૂરું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] અધૂરે માસે જન્મેલું. (૨) (લા.) અર્ધદગ્ધ, અણસમજુ
**અધૂરું** વિ. [સં. अर्धपूरक- > પ્રા. अद्धूरअ-] અડધું પૂરેલું, અડધું ખાલી, અડધું અપૂર્ણ, અડધું બાકી રહેલું. (૨) તૂટક, વચમાંથી ખંડિત થયેલું. **[-રે આવવું, -રે અવતરવું, -રે જન્મવું** (રૂ. પ્ર.) પૂરા માસ ન થયા હોય તે પહેલાં જન્મ થવો] [અધૂરું, અપૂર્ણ
**અધૂરું-પધૂરું** વિ. [જુઓ 'અધૂરું', -દ્વિર્ભાવ] અરધું-પરધું,
**અધેડી** સ્ત્રી. શેરડીના ઊકળતા રસમાં આવેલું આદુ
**અધેડ** જુઓ 'આધેડ'.
**અધેલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અધેલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] અડધા રૂપિયાનો સિક્કો
**અધેલિયો** પું. [જુઓ 'અધેલો + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] અડધા ભાગદાર, અડધા ભાગનો હિસ્સેદાર
**અધેલો** પું. [જુઓ 'અધ' દ્વારા.] જૂનો અડધો પૈસો, જૂની દોઢ પાઈનો સિક્કો [આતુરતા
**અ-ધૈર્ય** ન. [સં.] ધૈર્ય-ધીરજનો અભાવ, અધીરાઈ. (૨) (લા.)
**અધોક્ષ**[1] વિ. [સં. अधस् + अक्ष 'ઇંદ્રિય', સંધિથી] ઇંદ્રિયાતીત
**અધોક્ષ-જ** પું. [સં.] પરમેશ્વર, પરમાત્મા, પરબ્રહ્મ (ઇંદ્રિયાતીત હોવાથી)
**અધો-ગ** વિ. [સં अधस् + ग, સંધિથી] નીચે જનારું
**અધો-ગત** વિ. [સં. अधस् + गत, સંધિથી] નીચે જઈ રહેલું. (૨) (લા.) પડતી પામેલું, અવદશા પામેલું. (૩) (લા.) નરકમાં રહેલું
**અધો-ગતિ** સ્ત્રી. [સં. अधस् + गति, સંધિથી] નીચે જઈને રહેવાની સ્થિતિ. (૨) (લા.) પડતી. (૩) અવદશા, અવગતિ. (૪) નરકમાં વાસ [એ (૨) (લા.) પડતી
**અધો-ગમન** ન. [સં. अधस् + गमन, સંધિથી] નીચે જઈ રહેવું
**અધો-ગામી** વિ. [સં. अधस् + गामी, સંધિથી, પું.] નીચેની બાજુ તરફ જનારું. (૨) (લા.) મૂળ તરફ જનારું, 'બેસીપેટલ'. (૩) (લા.) પડતી દશા તરફ જનારું 'ડિકેડન્ટ'. (૪) (લા.) નરકગામી
**અધો-જ** વિ. [સં. अधस् + ज, સંધિથી] નીચે ઊપજેલું, 'સિપ્સેલા'. (વ. વિ.) [વટાવી ગયેલું, અધેડથી
**અધોટ** વિ. [સં. अर्ध + वृत्त > પ્રા. अद्धोट्ट] અડધી ઉંમર
**અધોટિયું**[1] ન. [જુઓ 'અધોટ' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) કાંસાની પહોળા મોંની વાટકી
**અધોટિયું**[2] ન. [જુઓ 'અધોડી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] શેરડીના રસની કોઠી. (૩) શેરડીના રસની ભરેલી કોઠીમાંથી અડધો રસ કાઢી લેવાનું કામ

**અધોટી** સ્ત્રી. [સં. अर्ध + वर्तिता > પ્રા. अद्धोट्टिआ] ઉકાળીને ઉતારેલો નહિ ઠરેલો શેરડીનો રસ. (૨) શેરડીના રસમાં આદુ નાખી ઉકાળી મધ જેવો કરેલો પદાર્થ

**અધોડ** વિ. [સં. अर्ध-वृत > પ્રા. अद्धोड] જુઓ 'અધોટ'.

**અધોડિયું** ન. [જુઓ 'અધોડ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કાંસાની નાની તાંસળી

**અધોડું** ન. [જુઓ 'અધોડ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] મરેલું ઢોર લઈ જઈ એના બદલામાં ઢોરના માલિકને ચમારે આપેલું ચામડું. (૨) વિ. (લા.) ઢોર જેવું, અણસમજુ

**અધોતર** (-રચ) સ્ત્રી. કાપડની એક સુંદર જાત

**અધોતું**¹ વિ. [સં. अ-धौत] ધોયા વિનાનું

**અધોતું**² વિ. જરી ગયેલું, જીર્ણ શીર્ણ (વસ્ત્ર). (૨) ન. જરી ગયેલું કપડું

**અધો-દૃષ્ટ** સ્ત્રી. [સં. अधस् + दृष्टि, સંધિથી] નીચેની બાજુ તરફ રહેલી નજર. (૨) વિ. નીચે નજર રાખી રહેલું (યોગની એક પ્રક્રિયા)

**અધો-દેશ** પું. [સં. अधस् + देश, સંધિથી] નીચેનો ભાગ, નીચેનું સ્થાન. (૨) ગુદાદ્વાર, મળદ્વાર

**અધો-દ્વાર** ન. [સં. अधस् + द्वार, સંધિથી] નીચેનું બારણું.

**અધોધિક** વિ. [જુઓ 'અધ' + સં. अधिक] અડધાથી વધુ

**અધો-નત** વિ. [સં. अधस् + नत, સંધિથી] નીચે નમેલું

**અધોનતાંશ** (-નતાંશ) પું. [સં. + સં. अंश] કોઈ પણ પદાર્થ જોનારની આંખ કરતાં નીચેની સપાટી ઉપર હોય તો એ પદાર્થને આંખ સાથે જોડનારી સુરેખા આંખમાંથી પસાર થતા ક્ષિતિજ-સમાંતર તલ સાથે જે ખૂણો કરે તે, 'ઍંગલ ઑફ ડિપ્રેશન'

**અધો-નતિ** સ્ત્રી. [સં. अधस् + नति, સંધિથી] નીચા વળી કરેલું નમન. (૨) જુઓ 'અધોનતાંશ'.

**અધો-નિર્દિષ્ટ** વિ. [સં. अधस्-निर्दिष्ट, સંધિથી] નીચે બતાવેલું

**અધો-નિર્બંધક** (-ર્બન્ધક) વિ. [સં. अधस् + निर्बन्धक, સંધિથી] નીચેની તરફ દાબ દેનારું

**અધો-બિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [સં. अधस् + बिन्दु, સંધિથી, પું.] માથાની સીધી લીટીએ નીચલે ભાગે પડતું બિંદુ, બે પગ વચ્ચેનું નીચેનું બિંદુ

**અધો-ભાગ** પું. [સં. अधस् + भाग, સંધિથી] નીચેનો ભાગ, અધઃપ્રદેશ

**અધો-ભૂમિ** સ્ત્રી. [સં. अधस् + भूमि, સંધિથી] નીચે રહેલી જમીન, ભોંયતળિયું. (૨) રંગશાળાનું નેપથ્ય-ગૃહ

**અધો-ભૂમિક** વિ. [સં. अधस् + भूमिक, સંધિથી] જમીનની અંદરનું, 'હાઇપોજિલ'. (વ. વિ.)

**અધો-ભૌમિક** વિ. [સં. अधस् + भौमिक, સંધિથી] જમીનની સપાટીને લગતું. (૨) પાતાળને લગતું

**અધો-મસ્તક** વિ. [સં. अधस् + मस्तक, સંધિથી] નીચે નમાવેલા માથાવાળું. (૨) ક્રિ.વિ. ઊંધે માથે, નીચે માથે

**અધો-માર્ગ** પું. [સં + अधस् + मार्ग, સંધિથી] જમીન નીચે કરેલો રસ્તો. (૨) મલમાર્ગ, ગુદા. (૩) (લા.) અનીતિનો રસ્તો

**અધો-મુખ** વિ. [સં. अधस् + मुख, સંધિથી] મોઢું નીચેની બાજુએ રાખીને રહેલું. (૨) ન. નીચે રાખેલું મોઢું

**અધોમુખ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અધોમુખ રાખવાપણું

**અધોમુખી** વિ. [સં., પું.], **-ખું** વિ. [સં. + ગુ. 'ઉ' ત.પ્ર.] નીચે રાખ્યું છે મોઢું જેણે તેવું

**અધો-રેખા** સ્ત્રી. [સં. अधस् + रेखा, સંધિથી] નીચેની બાજુએ કરેલી લીટી (શબ્દ કે વાક્યની નીચેની)

**અધોરેખાંકિત** (-રેખાઙ્કિત) વિ. [+ સં. अङ्कित], **અધો-રેખિત** વિ. [સં.] જેની નીચે લીટી કરેલી છે તેવું, 'અન્ડરલાઇન્ડ'

**અધોલ** ન. પર્વતની તળેટી આગળનો સપાટ પ્રદેશ

**અધો-લિખિત** વિ. [સં. अधस् + लिखित, સંધિથી] નીચેના ભાગમાં લખેલું

**અધો-લોક** પું. [સં. अधस् + लोक, સંધિથી] પૃથ્વી નીચેની બાજુએ આવેલી દુનિયા, પાતાળ. (૨) ભવન-પતિ વાણ-વ્યંતર અને નારકી જીવના વસવાટવાળો પ્રદેશ. (જૈન.)

**અધો-વદન** વિ., ન. [સં. अधस् + वदन, સંધિથી] જુઓ 'અધોમુખ'.

**અધો-વર્તી** વિ. [સં. अधस् + वर्ती, સંધિથી, પું.] નીચેની બાજુએ રહેલું

**અધો-વાત, -યુ** પું. [સં. अधस् + वात, -यु, સંધિથી] ગુદા દ્વારા નીકળતો વાયુ, અપાનવાયુ

**અધોવાયો** (અધોવાઃયો) પું. [જુઓ 'અધોવાહિયો'.] ગાડાં ભાડે ફેરવનાર ગાડાવાળો. (૨) ઢોરનો વેપારી

**અધો-વાહિની** વિ., સ્ત્રી. [સં. अधस् + वाहिनी, સંધિથી] નીચેની બાજુએ વહી જનારી (નદી વગેરે)

**અધોવાહિયો, અધોવાળી** પું. [સં. अध्व-वाहिक- > પ્રા. अद्ध-वाहिअ; વચ્ચે 'ઓ' સાદૃશ્યને કારણે] ભાડેથી ગાડાં ફેરવનારો ગાડાવાળો. (૨) માલ ઉપાડનારો હમાલ, હેલકરી

**અધો-વેષ્ટન** ન. [સં. अधस् + वेष्टन, સંધિથી] નીચેની બાજુએ બાંધેલું બંધન, નીચલી બાજુનો પટ્ટો

**અધો-વ્યતિક્રમ** પું. [સં. अधस् + व्यतिक्रम, સંધિથી] નીચેની દિશામાં જવાનું પ્રમાણ નક્કી કર્યા પછી એનો મોહવશ થઈ કરેલો ભંગ નામનો એક અતિચારદોષ. (જૈન.)

**અધોળ** પું. જૂના નવટાંકનો અડધો ભાગ, સાદા શેરનો સોળમો ભાગ–અઢી રૂપિયાભાર. (૨) જૂના અધોળના વજનનું કાટલું, અધોળિયો. (આજે હવે આ શબ્દ પ્રચારમાં રહ્યો નથી.)

**અધોળિયું** ન., **-યો** પું. [જુઓ 'અધોળ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અધોળના વજનનું કાટલું

**અધોળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અધોળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] અધોળના વજનનું કાટલું. (૨) અધોળ વજન સમાવે તેવું માપિયું

**અધોળું** ન. [જુઓ 'અધોળ' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] અધોળ વજનનું કાટલું

**અધોંશુક** (અધોંશુક) ન. [સં. अधस् + अंशुक, સંધિથી] કેડથી લઈ નીચેના ભાગનું વસ્ત્ર–પુરુષોનાં ધોતિયું-સુરવાલ-સૂથણો–'પાટલૂન' વગેરે, સ્ત્રીઓનાં ઘાઘરો–ચણિયો–'પેટીકોટ' વગેરે

**અધ્ધર** જુઓ 'અદ્ધર.'

**અધ્ધર-પધ્ધર** જુઓ 'અદ્ધર-પદ્ધર.'

**અધ્ધરિયાં** જુઓ 'અદ્ધરિયાં.'

**અધ્ધરિયું** જુઓ 'અદ્ધરિયું.'

**અધ્ધો-ગધ્ધો** જુઓ 'અદ્ધો-ગદ્ધો.'

**અધ્યક્ષ** વિ., પું., [अधि + अक्षि, સમાસમાં अक्ष, સંધિથી] સૌની ઉપર નજર રાખનારું, નીચેનાંઓ ઉપર દેખરેખ રાખનારું.

(૨) કારોબારી મંડળનો કાર્યકારી નિયામક, 'ચેરમૅન'. (૩) લોકસભા અને વિધાનસભાઓના સંચાલન માટે ચૂંટાયેલો વરિષ્ઠ સભ્ય, 'સ્પીકર'. (૪) વિશ્વવિદ્યાલયોમાં ભિન્ન ભિન્ન વિદ્યાશાખાઓનો ચૂંટાયેલો કે નિયુક્ત થયેલો નિયામક, 'ડિરેક્ટર'. (૬) મહાશાળાઓમાંની ભિન્ન ભિન્ન વિદ્યાશાખાઓનો મુખ્ય અધ્યાપક

**અધ્યક્ષ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અધ્યક્ષપણું

**અધ્યક્ષતા-પદ, અધ્યક્ષતા-સ્થાન** ન. [સં.] કાર્યકારી અધ્યક્ષનો દરજ્જો

**અધ્યક્ષર** પું. [સં. अधि + अक्षर, સંધિથી] મુખ્ય અક્ષર ૐ કાર

**અધ્યક્ષા** સ્ત્રી. [સં., જુઓ 'अध्यक्ष'.] સ્ત્રી અધ્યક્ષ

**અધ્યક્ષીય** વિ. [સં.] અધ્યક્ષને લગતું

**અધ્યધિદોષ** પું. [સં. अधि + अधिदोष, સંધિથી] ઉદ્‌ગમ દોષના સોળ ભેદોમાંનો એક દોષ. (જૈન.)

**અધ્યયન** ન. [સં. अधि + अयन, સંધિથી] ભણવું એ, અભ્યાસ

**અધ્યયન-ક્રમ** પું. [સં.] ભણવાનો ક્રમ, 'સિલેબસ'

**અધ્યયન-વિધિ** પું. [સં.] ભણવાના વિષયમાં શાસ્ત્રે કરેલી પદ્ધતિ

**અધ્યયન-વિભાગ** પું. [સં.] અભ્યાસનું જ્યાં કામ થતું હોય તેવો શાળાનો કે પુસ્તકાલયનો ભાગ

**અધ્યયન-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ભણવાનું વલણ, અભ્યાસ કરવાની લાગણી. (૨) વિદ્યાર્થીઓને અભ્યાસ કરવાને સુવિધા રહે એ માટે બાંધી આપવામાં આવતી ભરણ-પોષણની આર્થિક જોગવાઈ, છાત્રવૃત્તિ, 'સ્કૉલરશિપ'

**અધ્યયન-વ્રત** ન. [સં.] ભણવા માટેની લેવામાં આવતી પ્રતિજ્ઞા

**અધ્યયન-શાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] પાઠશાળા, નિશાળ

**અધ્યયન-શીલ** વિ. [સં.] અભ્યાસ કરવામાં સદા તત્પર રહેનારું

**અધ્યવસાન** ન. [સં. अधि + अवसान, સંધિથી] નિશ્ચય, ઠરાવ. (૨) ખંત, અથાક ઉદ્યોગ, સતત-પ્રયત્નશીલતા. (૩) બે વસ્તુઓની એકાકારતા, તાદાત્મ્ય, તદ્રૂપતા. (કાવ્ય.)

**અધ્યવસાય** પું. [સં. अधि + अवसाय, સંધિથી] નિશ્ચય, ઠરાવ. (૨) મનોવૃત્તિ, મનનું વલણ. (૩) પ્રયત્ન, મહેનત, કોશિશ. (૪) ધંધો, ઉદ્યમ. (૫) વિષયના નિગરણે વિષયનું અભેદજ્ઞાન. (કાવ્ય.)

**અધ્યવસાય-ક** વિ. [સં.] નિશ્ચય કરનાર, નિર્ધારક

**અધ્યવસાયી** વિ. [સં. अधि + अवसायी, સંધિથી, પું.] નિશ્ચયવાળું. (૨) પ્રયત્નશીલ. (૩) ખંતીલું, ઉદ્યોગી, ઉત્સાહી

**અધ્યવસિત** વિ. [સં. अधि + अवसित, સંધિથી] નિશ્ચિત કરેલું. (૨) જેને માટે પ્રયત્ન કરવામાં આવ્યો હોય તેવું

**અધ્યસ્ત** વિ. [સં. अधि + अस्त, સંધિથી] આરોપવામાં આવેલું, ખોટું કલ્પેલું કે સ્થાપેલું, જે વિશેનો ભ્રમ કોઈ અન્ય પદાર્થમાં હોય તેવું. (વેદાંત.)

**અધ્યાત્મ** ન. [સં. अधि + आत्मन्, સંધિથી] આત્મા-પરમાત્માને લગતું તત્ત્વ. (૨) આત્મા-સંબંધી વિચાર કે ક્રિયા, 'રિપરિચ્યુઆલિઝમ' (મન. રવ.) (૩) બ્રહ્મજ્ઞાન. (૪) ન. આત્મભાન, 'કૉન્શિયન્સ'

**અધ્યાત્મ-ચિત્ત** ન. [સં.] આત્માને વિશે નિષ્ઠાવાળું ચિત્ત. (૨) વિ. જેનું ચિત્ત આત્મતત્ત્વમાં ચોંટેલું છે તેવું

**અધ્યાત્મ-જ્ઞાન** ન. [સં.] આત્મા-પરમાત્મા વિશેની સમઝ

**અધ્યાત્મ-દર્શન** ન. [સં.] આત્માનું પ્રત્યક્ષ થવું એ, આત્મસાક્ષાત્કાર, અધ્યાત્મજ્ઞાન

**અધ્યાત્મ-દર્શી** વિ. [સં., પું.] આત્મજ્ઞાનવાળું, આત્મદ્રષ્ટા

**અધ્યાત્મ-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] પ્રત્યેક પદાર્થમાં આત્મા છે એવી જાતનો ખ્યાલ. (વેદાંત.)

**અધ્યાત્મ-ભાવ** પું. [સં.] આત્મ-પરાયણતા

**અધ્યાત્મ-યોગ** પું. [સં.] ચિત્તને વિષયમાંથી વાળીને આત્મતત્ત્વમાં જોડી દેવાની પ્રક્રિયા

**અધ્યાત્મ-વાદ** પું. [સં.] બધું આત્મરૂપ છે એવો સિદ્ધાંત

**અધ્યાત્મવાદી** વિ. [સં., પું.] અધ્યાત્મવાદમાં માનનારું

**અધ્યાત્મ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] આત્માને લગતી વિદ્યા, 'મેટાફિઝિક્સ' (ન. દે.) [વલણ

**અધ્યાત્મ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] આત્મામાં મનની એકાગ્રતાનું

**અધ્યાત્મ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] એ નામની એક શક્તિ, અજડા શક્તિ. (શાક્ત.)

**અધ્યાત્મ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] જેમાં આત્મા-પરમાત્મા વિશે વિચાર કરવામાં આવ્યો છે તેવું શાસ્ત્ર, દર્શનશાસ્ત્ર, તત્ત્વમીમાંસાશાસ્ત્ર, 'મેટાફિઝિક્સ'

**અધ્યાત્મેંદ્રિય** (-ત્મેન્દ્રિય) સ્ત્રી. [સં. अध्यात्मन् + इन्द्रिय, સંધિથી, ન.] આત્મા-પરમાત્માને સમઝવાની જ્ઞાનેંદ્રિય

**અધ્યાપક** પું. [સં.] અધ્યયન કરાવનાર, શિક્ષાગુરુ. (૨) મહાશાળાઓમાં ભણાવનારો શિક્ષક, 'પ્રોફેસર' [શૈક્ષણિક

**અધ્યાપકીય** વિ. [સં.] અધ્યાપક અને અધ્યાપનને લગતું,

**અધ્યાપન** ન. [સં.] ભણાવવું એ, આપવામાં આવતું શિક્ષણ

**અધ્યાપન-મંદિર** (-મન્દિર) ન. [સં.], **અધ્યાપન-વિદ્યાલય** ન. [સં. પું., ન.] ભણાવવાનું મકાન, અધ્યયન-મંદિર (ત્યાં કેમ શીખવવું એ શીખવવામાં આવે છે.), 'ટ્રેઇનિંગ કૉલેજ'

**અધ્યાપિકા** સ્ત્રી. [સં.] સ્ત્રી અધ્યાપક

**અધ્યાય** પું. [સં.] અધ્યયન માટે નક્કી કરેલો એકમ, પાઠ્ય માટેનું પ્રકરણ. (૨) કાવ્ય સિવાયના કથા-ગ્રંથોનો પ્રસંગવાર નિર્ણીત પદ્ય-વિભાગ, પદ્ય-કથાનું પ્રકરણ. (૩) (લા.) લાંબી લપ [પંચાત

**અધ્યારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અધિયારી'.] ફોગટની પંચાત, પારકી

**અધ્યારુ** પું. [સં. अध्वर्यु દ્વારા] પ્રાથમિક કક્ષાથી લઈ દેશી રીતનું શિક્ષણ આપનાર પંડ્યો. (૨) પારસીનો ગોર, મોબેદ

**અધ્યારૂઢ** વિ. [સં. अधि + आरूढ, સંધિથી] ઊંચે ચડેલું-બેઠેલું. (૨) સવાર થઈ રહેલું. (૩) (લા.) શ્રેષ્ઠ, ઉત્તમ

**અધ્યારોપ** પુ., **-પણ** ન. [સં. अधि + आरोप,-पण, સંધિથી] એક વસ્તુના ગુણ-ધર્મનો બીજી વસ્તુમાં ખોટો અથવા ભ્રામક આરોપ, અધ્યાસ. (વેદાંત.)

**અધ્યારોપાપવાદ** પું. [+ સં. अपवाद] અધ્યારોપ કર્યા પછી એ ખોટું છે એમ બતાવવું એ. (વેદાંત.)

**અધ્યારોપિત** વિ. [સં. अधि + आरोपित] જેના વિશે અધ્યારોપ કરવામાં આવ્યો છે તેવું, મિથ્યા કલ્પેલું

**અધ્યારોહ** પું., **-હણ** ન. [સં. अधि + आरोह, -हण, સંધિથી] ઊંચે ચડવું એ. (૨) સવારી

**અધ્યાસ** પું. [સં. अधि + आस, સંધિથી] એક વસ્તુમાં બીજી વસ્તુનું આરોપણ, અધ્યારોપ. (૨) ભ્રાંતિમય પ્રતીતિ

'ઇન્ક્યુ-ઝન' (હી. ન્ન.). (૩) પૂર્વે બોધાયેલ વિચાર-ઘટક, 'એસોશિયેશન' (સુ. જો.)

**અધ્યાસ-વાદ** પું. [સં.] જે દેખાય છે તે ભ્રમમાત્ર છે એવો સિદ્ધાંત, માયાવાદ. (વેદાંત).

**અધ્યાસવાદી** વિ. [સં., પું.] અધ્યાસ-વાદમાં માનનાર

**અધ્યાસિત** વિ. [સં. अधि + आसित, સંધિથી] ઉપર ચડીને બેઠેલું

**અધ્યાહરણ** ન., **અધ્યાહાર** પું. [સં. अधि + आ-हरण, आहार, સંધિથી] વાક્ય વગેરે આકાંક્ષાની પૂર્તિ માટે ન હોય તેવા શબ્દ કે શબ્દોને ધારવામાં આવે એ, આકાંક્ષિત પદ કે શબ્દ

**અધ્યાહાર્ય** વિ. [સં. अधि + आहार्य, સંધિથી] ન હોય તેવું ઉપરથી સમઝી લેવાને યોગ્ય

**અધ્યાહૃત** વિ. [સં. अधि + आ-हृत, સંધિથી] જેનો અધ્યાહાર કરવામાં આવ્યો છે તેવું [જેવું, ભણવા યોગ્ય

**અધ્યેતવ્ય** વિ. [સં. अधि + एतव्य, સંધિથી] અધ્યયન કરવા

**અધ્યેતા** પું. [સં. अधि + एता, સંધિથી] અધ્યયન કરનાર, વિદ્યાર્થી. (૨) ચોક્કસ શોધકાર્ય માટે વિદ્યાપીઠ તરફથી મળતા વેતનથી કામ કરનાર છાત્ર 'ફેલો', 'સ્કૉલર'

**અધ્યેત્રી** સ્ત્રી. [સં. अधि + एत्री, સંધિથી] સ્ત્રી-અધ્યેતા

**અધ્રકણ** જુઓ 'અધરકણ'. [પ્રે., સ. ક્રિ.

**અધ્રકવું** જુઓ 'અધરકવું.' **અધ્રકાવું** કર્મણિ, ક્રિ. **અધ્રકાવવું**

**અધ્રકાવવું, અધ્રકાવું** જુઓ 'અધ્રકવું'–'અધરકવું'માં.

**અ-ધ્રુવ** વિ. [સં.] અસ્થિર, ક્ષણભંગુર. (૨) અસ્થાયી, અદૃઢ

**અધ્રુવ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] અસ્થિરતા, ક્ષણભંગુરતા, વિનાશીપણું

**અધ્વર** પું. [સં.] યજ્ઞ [ઋત્વિજ

**અધ્વર્યુ** પું. [સં.] યજ્ઞમાં આહુતિ માટે વરાયેલો યજુર્વેદી

**અન્-** [સં. તત્સમ શબ્દોમાં સ્વરાદિ શબ્દો પૂર્વે આવતો સં. પૂર્વગ] નહિ [પૂર્વગ તરીકે

**અન-** [સં. 'अन्' દ્વારા ગુ. 'અન', ખાસ કરી ગુજરાતી શબ્દોમાં

**અન-આવડ(૦ત)** (-ડય, -ડત્ય) સ્ત્રી. ['અન' + આવડવું' + ગુ. 'ત' કૃ. પ્ર.] અકુશળતા, બિન-આવડત, અનાવડત

**અનકટા(-ઠા)** સ્ત્રી. [સં. + उत्कण्ठा] પ્રબળ ઇચ્છા, અભિલાષા, અભળખા. (ગ્રા.)

**અનકૂ(-કો)ટ** જુઓ 'અન્નકૂટ.'

**અનકો** પું. [ફાર.] કટાક્ષ

**અનકોટ** જુઓ 'અન્નકૂટ.'

**અનગળ** વિ. [સં. अनर्गल] અપાર, પુષ્કળ, બેશુમાર

**અન-ઘડ** જુઓ 'અણ-ઘડ'.

**અનઘડ-તા** સ્ત્રી. [+ સં., ત. પ્ર.] અણઘડપણું

**અનક્ષર** વિ. [સં. अन् + अक्षर] અક્ષરશૂન્ય, નિરક્ષર, અભણ

**અનક્ષર-તા** સ્ત્રી. [સં.] નિરક્ષરતા, અભણપણું [અભણ

**અનક્ષરી** વિ. [સં. अन् + अक्षरी, પું.] અક્ષરશૂન્ય, નિરક્ષર,

**અનગાર, -રિક** પું. [સં. अन् + अगार,-रिक] ઘરનો ત્યાગ કર્યો છે તેવો. (૨) ઘરની તૃષ્ણાથી મુક્ત. (૩) સંન્યાસી, પરિવ્રાજક, અણગાર. (જૈન.) [સિની, સાધ્વી. (જૈન.)

**અનગારિકા** સ્ત્રી. [સં. अन् + अगारिका] અણગાર સ્ત્રી, સંન્યા-

**અનઘ** વિ. [સં. अन् + अघ] અઘ-પાપ વિનાનું, નિષ્પાપ

**અનચી** જુઓ 'અણછી.'

**અનતિક્રમ** પું. [સં. अन् + अतिक्रम] અતિક્રમનો અભાવ, મર્યાદામાં રહેવું એ, હદનું ઉલ્લંઘન ન કરવું એ

**અનતિક્રમણીય અનતિક્રમ્ય** વિ. [સં. अन् + अति०] ઉલ્લંઘન ન કરવા જેવું

**અન-નથ**[૧] વિ. [+ જુઓ 'નાથવું.'] નાથ્યા વિનાનું, વીંધ્યા વિનાનું. (૨) (લા.) નિરંકુશ

**અન-નથ**[૨] વિ. [+ જુઓ 'નથ.'] નાકમાંની નથની વિનાનું

**અનદ્યતન** વિ. [સં. अन् + अद्यतन] આજનું–વર્તમાન નથી તે

**અનધિક** વિ. [સં. अन् + अधिक] અધિક નહિ તેટલું, માપસરનું [અભાવ, અયોગ્યતા

**અનધિકાર** પું. [સં. अन् + अधिकार] અધિકારનો–કાર્યક્ષેત્રનો

**અનધિકાર-ચર્ચા** સ્ત્રી. [સં.] પોતાનું ક્ષેત્ર ન હોય તેવા વિષયની પોતા તરફની ચર્ચા–વિચારણા

**અનધિકારચર્ચી** વિ. [સં., પું.] પોતાના અધિકાર-કાર્યક્ષેત્ર બહારની ચર્ચા કરનારું

**અનધિકાર-પ્રવેશ** પું. [સં.] સત્તા બહારનો પ્રવેશ, યોગ્યતા બહારનું દાખલ થવું એ, વગર હક્કે ઘૂસવું એ, 'ટ્રેસ–પાસ'

**અનધિકારિક** વિ. [સં. अन् + अधि०] હક્ક-યોગ્યતા-પાત્રતા વિના કરેલું

**અનધિકારિણી** વિ., સ્ત્રી. [સં. अन् + अधि०] તે તે કાર્યક્ષેત્રને માટે પાત્રતા જેમાં ન હોય તેવી સ્ત્રી [અયોગ્યતા

**અનધિકારિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અધિકારીપણાનો અભાવ,

**અનધિકારી** વિ. [સં. अन् + अधिकारी, પું.] તે તે કાર્ય વગેરેમાં જેનો અધિકાર-પાત્રતા નથી તેવું

**અનધિકૃત** વિ. [સં. अन् + अधि०] જેને અધિકાર નથી-પાત્રતા નથી-માન્યતા નથી તેવું, અપ્રમાણિત, બિનસત્તાવાર,' અન-ઑથોરાઇઝ્ડ'. (૨) અધિકાર વિના ઘૂસેલું, 'ઇન્ટરલોપર'

**અનધિગમ્ય** વિ. [સં. अन् + अधि०] જાણી ન શકાય તેવું

**અનધિષ્ઠિત** વિ. [સં. अन् + अधि०] જેના ઉપર સ્થાપના કરવામાં નથી આવી તેવું. (૨) જે વસાવવામાં આવ્યું નથી તેવું

**અનધીત** વિ. [સં. अन् + अधीत] ભણ્યું નથી તેવું, અશિક્ષિત

**અનધ્યાય** પું. [સં. अन् + अध्याय] અધ્યયન– અભ્યાસ નથી કરવાનો તેવો વિરામ, શાળાની છૂટીનો વિરામ

**અન(-ને)નાસ** ન. [પોર્ચુ. અનનાસ્] એક પ્રકારનું ખટમીઠું ફળ અને એનું ઝાડ

**અનનુકરણીય** વિ. [સં. अन् + अनु०] અનુકરણીય–અનુકરણ કરવા જેવું નહિ તેવું, નકલ ન કરવા જેવું

**અનનુકૂલ(-ળ)** વિ. [સં. अन् + अनु०] અનુકૂળ નહિ તેવું, નહિ ફાવતું [નથી આપવામાં આવી તેવું

**અનનુજ્ઞાત** વિ. [સં. अन् + अनु०] જેને કે જેની પરવાનગી

**અનનુનાસિક** વિ. [સં. अन् + अनु०] અનુનાસિક–નાકમાંથી બોલાતું નથી તેવું. (વ્યા.)

**અનનુભવ** પું. [સં. अन् + अनु०] અનુભવનો અભાવ, અજાણ-પણું, બિન–અનુભવ

**અનનુભવી** વિ. [સં. अन् + अनु०] બિન–અનુભવી

**અનનુભૂત** [સં. अन् + अनु०] નહિ અનુભવેલું

**અનનુભૂતાનુભવ** પું. [+ સં. अनुभव] ન અનુભવ્યાનો થયેલો કે થતો અનુભવ, 'ઍબ્રિ-ઍક્શન'

**અનન્ય** વિ. [સં. अन् + अन्य] જેને અન્યપણાનો-બીજાપણાનો ભાવ નથી તેવું, એકાત્મક. (૨) એકનિષ્ઠ, 'ઍક્સ્ક્લ્યુઝિવ.' (૩) અદ્વિતીય, અજોડ, 'યુનિક'

**અનન્યકર્મા** વિ. [સં. अन् + अन्य०] માત્ર એક જ કામમાં ગૂંથાયેલું, બીજું કોઈ કામ જેને નથી તેવું

**અનન્ય-ગતિ** સ્રી. [સં. अन् + अन्य०] જેમાં બીજા કોઈ નો આશ્રય નથી તેવી પરિસ્થિતિ, અનન્યાશ્રય. (૨) વિ. જેને બીજો કોઈ આશ્રય કે માર્ગ નથી તેવું

**અનન્યગતિક** વિ. [સં.] જુઓ 'અનન્ય-ગતિ(૨)'.

**અનન્યગામિની** વિ., સ્રી. [સં.] પતિ સિવાય બીજા કોઈ પુરુષ સાથે યૌન સંબંધ નથી તેવી સ્રી

**અનન્ય-ગામી** વિ.,પું. [સં., પું.] પોતાની પત્ની સિવાય બીજી કોઈ સ્રી સાથે યૌન સંબંધ નથી તેવો પુરુષ

**અનન્ય-ચિત્ત** ન. [સં.] એકાગ્ર ચિત્ત, એકનિષ્ઠ ચિત્ત. (૨) વિ. એકાગ્રચિત્ત, એકનિષ્ઠ ચિત્તવાળું, એક જ પદાર્થ કે તત્ત્વમાં જેનું ચિત્ત ચોટયું છે તેવું [અનન્યાશ્રય

**અનન્ય-તા** સ્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] એકનિષ્ઠતા, એકાશ્રયતા,

**અનન્ય-ભક્ત** પું. [સં.] એકનિષ્ઠ-એકાશ્રયી ભક્ત

**અનન્ય-ભક્તિ** સ્રી. [સં.] એકનિષ્ઠ ભક્તિ, અવ્યભિચારિણી ભક્તિ, અનન્ય આશ્રય

**અનન્ય-ભાવ** પું. [સં.] એકનિષ્ઠા, એકાશ્રય [પરાયણતા

**અનન્ય-યોગ** પું. [સં.] ચિત્તની એકનિષ્ઠ લગની, અનન્ય-

**અનન્ય-લભ્ય** વિ. [સં.] બીજાને મળી ન શકે તેવું

**અનન્ય-વિષય** પું. [સં.] બીજા કોઈ ને લાગુ ન પડે તેવી બાબત. (૨) વિ. એકને જ લાગુ ન પડતું હોય તેવું

**અનન્ય-વૃત્તિ** સ્રી. [સં.] એકનિષ્ઠ લાગણી કે વર્તન, અવ્યભિચારી ભાવ. (૨) વિ. એકાગ્ર-એકનિષ્ઠ ચિત્તવૃત્તિવાળું

**અનન્ય-વ્રત** ન. [સં.] એકનિષ્ઠ ટેક-પ્રતિજ્ઞા

**અનન્ય-શરણ** ન. [સં.] એકાશ્રય, એકનિષ્ઠતા, અનન્યાશ્રય

**અનન્ય-સાધારણ, અનન્ય-સામાન્ય** વિ. [સં.] અસાધારણ, અસામાન્ય [(૨) ઇજારો

**અનન્યાધિકાર** પું. [સં. + अधि०] સ્વાંગ અધિકાર, 'પેટન્ટ'.

**અનન્યાધિકારી** વિ. [+ સં. अधि०, પું.] સ્વાંગ અધિકાર ધરાવનારું, (૨) ઇજારદાર

**અનન્યાશ્રય** પું. [+ સં. आश्रय] એકમાત્રમાં રહેલી નિષ્ઠા, અનન્યશરણ-ભાવના, જેમાં બીજા કોઈનું શરણ નથી તેવી પરિસ્થિતિ, અનન્ય-ભક્તિ, અનન્યતા

**અનન્યાશ્રયી** વિ. [સં., પું.] બીજા કોઈમાં જેને આશ્રય-શરણગતિ નથી તેવું, અનન્યગતિ

**અનન્યાશ્રિત** [+ સં. आश्रित] અનન્યાશ્રયી

**અનન્યાસક્ત** વિ. [સં. आसक्त] બીજામાં આસક્તિ વિનાનું, એકનિષ્ઠ

**અનન્યાસક્તિ** સ્રી. [+ સં. आसक्ति] બીજામાં આસક્તિનો અભાવ, એકનિષ્ઠતા

**અનન્યોપાય** પું. [+ સં. उपाय] એક માત્ર ઇલાજ. (૨) વિ. બીજો ઇલાજ જેને નથી તેવું, નિરુપાય, લાચાર

**અનન્વય** પું. [સં. अन् + अन्वय] સંબંધનો અભાવ. (૨) એના સમાન કોઈ બીજું નથી એ બતાવવા જેમાં ઉપમેયને એ ઉપમેયની જ ઉપમા આપવામાં આવી હોય તેવો વાણીનો અર્થાલંકાર. (કાવ્ય.)

**અનન્વય-રૂપ** વિ. [સં.] જેનું માપ કે ખ્યાલ ન આવે તેવું, અપ્રમેય, 'ઇન્કૉમેન્સ્યુરેબલ' (ન. ભો.)

**અનન્વિત, અનન્વીત** વિ. [સં. अन् + अन्वित, अन्वीत] જેમાં અન્ય કોઈ નો સંબંધ મળતો ન હોય તેવું. (૨) મેળ વિનાનું. (૩) આપેલા પ્રમાણમાંથી ન મળતું હોય તેવું, અન્વયવ્યાપ્તિ-રહિત. (તર્ક.) [વાંઝિયું, નિઃસંતાન

**અનપત્ય** વિ. [સં. अन् + अपत्य] અપત્ય-સંતતિ વિનાનું,

**અનપત્યતા** સ્રી. [સં.] વાંઝિયાપણું, નિઃસંતાનતા

**અનપરાધ** પું. [સં. अन् + अपराध] અપરાધ-ગુનાનો અભાવ, બેગુનેગારી

**અનપરાધી** વિ. [સં., પું.] નિરપરાધ, બે-ગુનેગાર

**અનપાય** પું. [સં. अन् + अपाय] નાશનો અભાવ, શાશ્વતતા

**અનપાયિની** વિ., સ્રી. [સં.] શાશ્વત, અચલ, અસ્થિર (સ્થિતિ)

**અનપાયી** વિ. [સં., પું.] શાશ્વત, અચલ, અસ્થિર

**અનપેક્ષ** વિ. [સં. अन् + अपेक्षा, બ. વ્રી.] જેને બીજાની અપેક્ષા કરવા યોગ્ય નથી તેવું, બિનજરૂરિયાતવાળું

**અનપેક્ષણીય** વિ. [સં. अन् + अपेक्षणीय] જેની અપેક્ષા કરવા યોગ્ય નથી તેવું, બિનજરૂરી [અભાવ, નિઃસ્પૃહતા

**અનપેક્ષતા, અનપેક્ષા** સ્રી [સં. अन् + अपे०] અપેક્ષાનો

**અનપેક્ષિણી** વિ., સ્રી. [સં.] અપેક્ષા ન રાખનારી સ્રી

**અનપેક્ષિત** વિ. [સં. अन् + अपेक्षित] જેની અપેક્ષા-જરૂર નથી તેવું, ન ઇચ્છેલું, બિનજરૂરી. (૨) નકામું [લાપરવા

**અનપેક્ષી** વિ. [સં. પું.] અપેક્ષા ન રાખનારું, નિઃસ્પૃહ,

**અનપેત** વિ, [સં. अन् + अपेत] દૂર નથી તેવું, નજીક રહેલું. (૨) વીત્યું નથી તેવું, પસાર ન થયેલું

**અનભિગ્રહ** પું. [સં. अन् + अभि०] અભિગ્રહ-આગ્રહિતાનો અભાવ, હઠીલાપણાનો અભાવ. (૨) બધા સંપ્રદાય સારા છે અને બધા દ્વારા મોક્ષ મળે છે એવી માન્યતા. (જૈન.)

**અનભિજાત** વિ. [સં. अन् + अभि०] કુલીન ન હોય તેવું, હલકા કુળનું [(૨) અપ્રવીણ, અનિપુણ

**અનભિજ્ઞ** વિ. [સં. अन् + अभि०] અણજાણ, બિનવાકેફ.

**અનભિજ્ઞ-તા** સ્રી. [સં.] અજ્ઞાન, અજાણપણું. (૨) અપ્રવીણતા, અનિપુણતા

**અનભિજ્ઞાત** વિ. [સં. अन् + अभि०] નહિ જાણેલું, અજાણ્યું

**અનભિજ્ઞાન** ન. [સં. अन् + अभि०] ઓળખનો અભાવ, અપરિચય, (૨) મૂઢતા [અકથ્ય, અવાચ્ય

**અનભિધેય** વિ. [સં. अन् + अभि०] નહિ કહેવા જેવું.

**અનભિપ્રેત** વિ. [સં. अन् + अभि०] નહિ ઇચ્છેલું, નહિ ચાહેલું. (૨) અસંમત

**અનભિભવ** પું. [સં. अन् + अभि०] અભિભવ-પરાજયનો અભાવ. (૨) વિજય, જીત

**અનભિભૂત** વિ. [સં. अन् + अभि०] અપરાજિત, પરાભવ નહિ પામેલું [(૨) અપ્રિય, નાપસંદ

**અનભિમત** વિ. [સં. अन् + अभि०] ગમતું-સંમત નહિ તેવું.

**અનભિમાનિ-તા** સ્ત્રી. [સં. अन् + अभि०] અભિમાનનો અભાવ, નિરભિમાનપણું
**અનભિમાની** વિ. [સં., પું.] અભિમાન વિનાનું
**અનભિમુખ** વિ. [સં. अन् + अभि०] સંમુખ નહિ તેવું. (૨) બીજી તરફ ખેંચાયેલું
**અનભિલક્ષિત** વિ. [સં. अन् + अभि०] ધ્યાનમાં લીધેલું ન હોય તેવું, ધ્યાન બહાર રહેલું, નજર બહાર રહેલું
**અનભિવ્યક્ત** વિ. [સં. अन् + अभि०] સ્પષ્ટ રીતે વ્યક્ત નહિ તેવું, અપ્રકટ, ગુપ્ત, ગૂઢ. (૨) અસ્પષ્ટ, અસ્ફુટ
**અનભિષંગ** (-ષઙ્ગ) પું. [સં. अन् + अभि०] આસક્તિનો અભાવ, અનાસક્તિ (૨) ફળની ઇચ્છાનો અભાવ
**અનભિષિક્ત** વિ. [સં. अन् + अभि०] મંત્ર ભણીને જેના ઉપર પાણીનો છંટકાર નથી કર્યો–અભિષેક નથી કર્યો તેવું. (૨) જેને ગાદીએ બેસાડવાની વિધિ કરવામાં ન આવી હોય તેવું [અનાસક્તિ
**અનભિષ્વંગ** (–ષ્વઙ્ગ) પું. [+ अन् + अभि०] અનભિષંગ,
**અનભિહિત** વિ. [સં. अन् + अभि०] જેને વિશે કાંઈ કહેવામાં ન આવ્યું હોય તેવું, અકથિત. (૨) વાક્યમાં ક્રિયાપદ જેના ઉપર આધાર નથી રાખતું તેવું ('કર્તા' કે કર્મ'). (વ્યા.)
**અનભિહિત-વાચ્ય** વિ., પું. [સં.] વાક્યમાં કહેવાની વાતને જણાવનારો શબ્દ ખૂટતો હોય-એ જાતનો વાક્યદોષ. (કાવ્ય.)
**અનભીષ્ટ** વિ. [સં. अन् + अभि + इष्ट] ન ઇચ્છેલું. અનિશ્ચિત. (૨) અણગમતું, અપ્રિય, નાપસંદ
**અનભે** [સં. अन् + अभय, અર્વા. તદ્ભવ] ભય-બીકનો અભાવ, નિર્ભયતા. (૨) વિ. ભય વિનાનું, નિર્ભય
**અનભ્યસ્ત** વિ. [સં. अन् + अभ्यस्त] જેનો અભ્યાસ કરવામાં ન આવ્યો હોય તેવું, અપઠિત, અનધીત. (૨) મહાવરા વિનાનું [અભાવ. (૨) શિક્ષણનો અભાવ
**અનભ્યાસ** પું. [સં. अन् + अभ्यास] અભ્યાસ-આદતનો
**અનભ્યાસી** વિ. [સં., પું.] અભ્યાસ વિનાનું, બિન-અનુભવી
**અનભ્ર** વિ. [સં. अन् + अभ्र] અભ્ર–વાદળાં વિનાનું, નિરભ્ર. (૨) (લા.) સ્વચ્છ
**અનમની** સ્ત્રી. [જુઓ 'અનમનું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] અન્યમાં પરોવાયેલું મન છે તેવી સ્ત્રી. (૨) મેળ ન હોવાપણું, વેરભાવ. (૩) (લા.) દિલગીરી, ઉદાસી, શોક
**અનમનું**[1] વિ. [સં. अन्य-मनस् + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] અન્યમાં પરોવાયેલું મન છે તેવું
**અન-મનું**[2] વિ. [+ 'મન' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] મન વગરનું. (૨) (લા.) નાપસંદ, અણગમતું, અણમાનીતું
**અ-નમી** વિ. [+ જુઓ 'નમવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] કોઈ ને નમન ન કરનારું, અણનમ. (૨) કોઈ ને નમતું ન આપનારું, અજિત. (૩) (લા.) અભિમાની, અનમ્ર, મગરૂર
**અ-નમ્ય** વિ, [સં.] નમે નહિ તેવું. (૨) જેને નમવાનું યોગ્ય નથી તેવું. (૩) વળે કે મરડાય નહિ તેવું
**અ-નમ્ર** વિ. [સં.] નમ્ર નથી તેવું, ડાંડ, મિજાજી
**અ-નય** પું. [સં.] અનીતિ, અન્યાય. (૨) (લા.) અસભ્યતા, અવિવેક. (૩) આઘાત
**અનયી** વિ. [સં., પું.] અન્યાયી. (૨) દુષ્ટ

**અ-નરતું** વિ. [+ જુઓ 'નરતું.'] નઠારું નહિ તેવું, સારું
**અનરથ** પું. [સં. अनर्थ, અર્વા. તદ્ભવ.] જુઓ 'અનર્થ.'
**અ-નરવું** વિ. [+ જુઓ 'નરવું'.] દુરસ્ત નહિ તેવું, માંદું, રોગી
**અ-નરવાઈ** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'નરવાઈ.'] તંદુરસ્તીનો અભાવ, માંદગી, આજારી [લિત રીતે વરસતું, મુસળધાર
**અનરાધાર** વિ. [સં. अनाधार દ્વારા] એકધારે વરસતું, અસ્ખ-
**અનર્ગલ(–ળ)** વિ. [સં. अन् + अर्गल] (લા.) અપાર, પુષ્કળ, બેશુમાર. (૨) અંકુશ વિનાનું, સ્વતંત્ર
**અનર્ઘ** વિ. अन् + अर्घ] અમૂલ્ય, બહુ મૂલ્યવાળું
**અનર્ઘ્ય** વિ. [સં. अन + अर्घ्य] પૂજવા લાયક નહિ તેવું, અપૂજ્ય
**અનર્થ** પું. [સં. अन् + अर्थ] ખોટો અર્થ, ખોટો આશય, ખોટી મતલબ. (૨) અધર્મથી મેળવેલું ધન. (૩) (લા.) જુલ્મ, અત્યાચાર. (૪) પાપ. (૫) નુકસાન, ઉપદ્રવ, હાનિ
**અનર્થક** વિ. [સં.] અનર્થ કરનારું, હાનિકારક. (૨) નિરર્થક, વ્યર્થ
**અનર્થકર, અનર્થ-કારક** વિ. [સં.], **અનર્થકારી** વિ. [સં., પું.] અનર્થ કરનારું, હાનિકારક (૨) ઊલટો અર્થ કરનારું
**અનર્થ-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] અનર્થ કરનારું કામ. (૨) નિરર્થક કરવામાં આવતું કામ
**અનર્થદર્શી** વિ. [સં., પું.] અનર્થનું દર્શન કરનારું, અનર્થ થશે એવી નજરવાળું. (૨) ભૂંડું ઇચ્છનારું, અહિત ઇચ્છનારું
**અનર્થ-દંડ**–(–દણ્ડ) પું. [સં.] હેતુ–મતલબ સિવાય કર્મથી દંડાવું એ. (જૈન.) [અટકી જવું એ. (જૈન).
**અનર્થદંડ–વિરતિ** (–દણ્ડ–) સ્ત્રી. [સં.] અનર્થદંડ કરવામાંથી
**અનર્થ-પરંપરા** (–પરમ્પરા) સ્ત્રી. [સં.] ઉપરાઉપરી આવતા અનર્થોની લંગાર, એક પછી એક અનર્થોનું આવ્યા કરવું એ, માઠાં કામોનો અખંડ પ્રવાહ, 'વિશિયસ સર્કલ' (બ. ક. ઠા.)
**અનર્થવાદ** પું. [સં. अन् + अर्थ०] અર્થશાસ્ત્ર–નીતિશાસ્ત્રથી જુદું બતાવતો સિદ્ધાંત
**અનર્થવાદિની** વિ, સ્ત્રી. [સં.] અનર્થવાદી સ્ત્રી
**અનર્થવાદી** વિ. [સં., પું.] અનર્થવાદમાં માનનારું
**અનર્થ-શાસ્ત્ર**[1] ન. [સં.] અનર્થનું સમર્થન કરનારું શાસ્ત્ર
**અનર્થશાસ્ત્ર**[2] ન. [अन् + अर्थ०] ખોટું અર્થશાસ્ત્ર–નીતિશાસ્ત્ર
**અનર્પણ** ન. [સં. अन् + अर्पण] અર્પણ કરવું–આપવું નહિ એ
**અનર્પણા** સ્ત્રી. [સં. अन् + अर्पणा] મુખ્ય રૂપથી પ્રતિપાદન કે સાબિત ન થવાપણું. (જૈન.) [અસમર્પિત
**અનર્પિત** વિ. [સં. _+ अर्पित] અર્પણ ન કરેલું, ન આપેલું,
**અનર્હ** વિ. [સં. अन + अर्ह] અપાત્ર, નાલાયક. (૨) અણ-ઘટતું, અજુગતું, અયોગ્ય
**અનલ** પું. [સં.] અગ્નિ. (૨) (લા.) ગુસ્સો, ક્રોધ. (૩) ન. એક કાલ્પનિક પક્ષી (હમેશાં આકાશમાં જ રહેનારું મનાતું)
**અનલ-પંખી** (-પઙ્ખી) ન. [+ જુઓ 'પંખી.'] જુઓ 'અનલ(૩).'
**અનલ-પ્રભા** સ્ત્રી. [સં.] અગ્નિની પ્રજ્વલિત કાંતિ
**અનલ-બંધુ** (-બન્ધુ) પું. [સં.] અગ્નિનો મિત્ર–વાયુ
**અનલસ** વિ. [સં. अन् + अलस] આળસુ નહિ તેવું, સ્ફૂર્તિ-વાળું

**અનલહક(-ક્ક)** (રૂ.પ્ર.) [અર. 'અના' = હું + 'હક્ક' = સત્ય, સત્, અલ્લાહ = હું સત્-અલ્લાહ છું-સૂફીમતનું મહાવાક્ય] 'अहं ब्रह्मास्मि'-હું બ્રહ્મ-પરમાત્મા છું' એ અર્થ આપતો શબ્દ

**અનલંકારી** (-લઙ્કારી) વિ. [સં. अन् + अलं०, પું.] અલંકારો વિનાનું, સાદાં વાક્યોના રૂપનું, ડોળ વિનાનું

**અનલંકૃત** (-લઙ્કૃત) વિ. [સં. अन् + अलं०] નહિ શણગારેલું. (૨) વાણીના અલંકારો વિનાનું. (કાવ્ય.)

**અનલંકૃતિ** (-લઙ્કૃતિ) સ્ત્રી. [સં. अन् + अलं०] વાણીના અલંકારોનો અભાવ. (કાવ્ય.) (૨) વિ. જેમાં વાણીના અલંકાર નથી તેવું. (કાવ્ય.) [(૨) નાનું નહિ તેવું, મોટું

**અનલ્પ** વિ. [સં. अन् + अल्प] થોડું નહિ તેટલું, ઘણું, પુષ્કળ.

**અનવકાશ** પું. [સં. अन् + अव०] અવકાશ-ખાલી જગ્યાનો અભાવ. (૨) (લા.) ફુરસદનો અભાવ

**અનવગત** વિ. [સં. अन् + अव०] નહિ જાણેલું, અજ્ઞાત

**અનવચ્છિન્ન** વિ. [સં. अन् + अव०] ટુકડા ટુકડા ન થયેલું, અખંડ. (૨) સતત, ચાલુ. (૩) વિશેષ ગુણને લીધે જુદું તરી ન આવનારું. (તર્ક.)

**અનવચ્છેદ** પું. [સં. अन् + अव०] અખંડપણું. (૨) સાતત્ય. (૩) વ્યાપ્તિનો એટલે નિત્ય સાહચર્યનો અભાવ. (તર્ક.)

**અનવચ્છેદક** પું. [સં. अन् + अव०] એ નામનો એક જાતનો નિશ્ચાયક, 'કન્ટિન્યૂઅન્ટ'. (તર્ક.)

**અનવતાર-દશા** સ્ત્રી. [સં. अन् + अव०] ભગવાન-પરમાત્મા-પરમેશ્વર અવતાર ધારણ કરીને ન આવ્યા હોય એવી પરિસ્થિતિ [(૨) નિર્દોષ. (૩) શુદ્ધ

**અનવદ્ય** વિ. [સં. अन् + अवद्य] અવદ્ય-નિંદ્ય નહિ તેવું, અનિંદ્ય.

**અનવદ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અનિંદ્યપણું. (૨) નિર્દોષતા. (૩) શુદ્ધતા [સુંદર, દેખાવડું, ખૂબસૂરત

**અનવદ્ય-રૂપ** વિ. [સં.] અનિંદ્ય-નિર્દોષ-શુદ્ધ રૂપવાળું. (૨)

**અનવધાન** ન. [સં. अन् + अव०] ધ્યાનનો અભાવ, મનની એકાગ્રતાની ખામી, 'એબ્સન્ટ-માઇન્ડેડનેસ' (મ.ન.) (૨) બેદરકારી, ગફલત [બેદરકારી, ગફલત

**અનવધાન-તા** સ્ત્રી. [સં.] એકધ્યાનપણાનો અભાવ. (૨)

**અનવધિ** સ્ત્રી. [સં. अन् + अवधि, પું.] અમર્યાદ-બેહદ હોવાપણું. (૨) વિ. અમર્યાદ, અપાર, અનંત

**અનવમ** વિ. [સં. अन् + अवम] અધમ-હલકું નહિ તેવું, શ્રેષ્ઠ

**અનવરત** વિ. [સં. अन् + अव०] અટક્યા વિનાનું, અસ્ખલિત, સતત ચાલુ, (૨) (લા.) નિરંતર, સદા, હમેશાં

**અનવરુદ્ધ** વિ. [સં. अन् + अव०] અટકાવ્યા વિનાનું, પ્રતિરોધ વિનાનું [અપ્રતિરોધ. (૨) છૂટ, સ્વતંત્રતા

**અનવરોધ** પું. [સં. अन् + अव०] અટકાવવાનો અભાવ,

**અનવલંબન** (-લમ્બન) ન. [સં. अन् + अव०] અવલંબન-ટેકાનો અભાવ, નિરાધારતા. (૨) (લા.) સ્વતંત્રતા

**અનવલંબિત** (-લમ્બિત) વિ. [સં. अन् + अव०] આધાર વિના રહેલું, આશ્રયહીન, નિરાધાર

**અનવલોકિત** વિ. [સં. अन् + अव०] નહિ જોયેલું

**અનવસર** પું [સં. अन् + अव०] અવસર-સમય-ટાણાનો અભાવ, રજાનો-છૂટીનો સમય. અનોસર. (૨) કામના અભાવનો સમય, કામ ન હોય તેવો નવરાશનો સમય. (૩) અપ્રસંગ, કસમય, કટાણું

**અનવસ્થ** વિ. [સં. अन् + अव०] સ્થિતિ વિનાનું, અસ્થિર

**અનવસ્થા** સ્ત્રી. [સં. अन् + अव०] અવસ્થા-સ્થિતિનો અભાવ, નહિ હોવાપણું. (૨) અવ્યવસ્થા, અસ્ત-વ્યસ્તતા. (૩) ચંચળતા. (૪) એક હેત્વાભાસ, તર્કશાસ્ત્રમાંનો એક દોષ, અનિર્ણાયક પરિસ્થિતિસ્વરૂપનો દોષ. (તર્ક.)

**અનવસ્થા-દોષ** પું. [સં.] જુઓ 'અનવસ્થા(૪).'

**અનવસ્થિત** વિ. [સં. अन् + अव०] હાજર ન રહેલું. (૨) ઢંગધડા વિનાનું. (૩) (લા.) અસ્થિર, અશાંત, ક્ષુબ્ધ

**અનવહિત** વિ. [સં. अन् + अव०] ધ્યાન વિનાનું, અનવધાન, અસાવધાન, બેખબર [અલબ્ધ

**અનવાપ્ત** વિ. [સં. अन् + अव + आप्त] ન મેળવેલું, અપ્રાપ્ત,

**અનવાપ્તિ** સ્ત્રી. [સં. अन् + अव + आप्ति] અપ્રાપ્તિ, અલબ્ધિ [સ્થિર

**અનવિરત** વિ. [સં. अन् + अ-विरत] અવિરત-સતત નથી તેવું,

**અનવેક્ષક** વિ. [સં. अन् + अव + ईक्षक] તપાસ ન રાખનારું. (૨) કાળજી વિનાનું, બેદરકાર

**અનવેક્ષણ** ન. [સં. अन् + अव + ईक्षण] તપાસનો અભાવ, તપાસની બેદરકારી [બેદરકારી

**અનવેક્ષા** સ્ત્રી. [સં. अन् + अव + ईक्षा] જોવા-તપાસવાની

**અનશન** ન. [સં. अन् + अशन] ખાવું નહિ એ, ઉપવાસ, લાંઘણ. (૨) ભૂખ-હડતાળ, 'હંગર-સ્ટ્રાઇક'. (૩) અન્ન-પાણીનો જીવન પર્યંત ત્યાગ, સંથારો. (જૈન.)

**અનશન-વ્રત** ન. [સં.] અનશન રાખવાની પ્રતિજ્ઞા

**અ-નશ્વર** વિ. [સં.] નાશવંત નહિ તેવું, અમર, અવિનાશી, શાશ્વત

**અનશ્વર-તા** વિ. [સં.] અમરતા, અવિનાશિતા, શાશ્વતતા

**અ-નષ્ટ** વિ. [સં.] નાશ ન પામેલું. (૨) પાયમાલ ન થયેલું

**અન-સખડી** સ્ત્રી. [વ્રજ.] જુઓ 'અણ-સખડી.'

**અનસૂય** વિ. [સં. अन् + असूया, બ. વ્રી.] અસૂયા-અદેખાઈ વિનાનું, અદ્વેષી

**અનસૂયા** સ્ત્રી. [સં. अन् + असूया] અદેખાઈનો અભાવ. (૨) અત્રિ ઋષિની પત્ની. (સંજ્ઞા.)

**અનસ્ત** વિ. [સં. अन् + अस्त] આથમ્યું ન હોય તેવું, અણ-આથમ્યું. (૨) નહિ ફેંકેલું, (૩) (લા.) પડતી ન પામેલું

**અનસ્તિ-તા,** સ્ત્રી. -ત્વ ન. [સં. अन् + अस्ति०] હોવાપણાનો અભાવ

**અનસ્થ, -સ્થિ, -સ્થિક** વિ. [સં. अन् + अस्थि બ. વ્રી.] હાડકા વિનાનું. (૨) ઠળિયા વિનાનું

**અનહદ**[1], ૦નાદ પું. [સં. अन् + आहत + સં.] શ્વાસ-ઉચ્છ્વાસ લેતાં થતો શરીરમાંનો અંતર્ધ્વનિ (सोऽहं सोऽहं એવો)

**અનહદ**[2] વિ. [જુઓ 'અન' + 'હદ.'] હદ વિનાનું, બેહદ, અપાર. (૨) બેશુમાર

**અનહંકાર** (અનહઙ્કાર) પું. [સં. अन् + अहं०] અહંકારનો અભાવ, વિનમ્રતા

**અનહંકારી** (અનહઙ્કારી) વિ. [સં. अन् + अहं०, પું.] અહંકાર વિનાનું, નિરભિમાન

**અનહંકૃતિ** (અનહઙ્કૃતિ) સ્ત્રી. [સં. अन् + अहं०] જુઓ 'અનહંકાર.'

**અનળ** પું. [સં. अनल] જુઓ 'અનલ(૧–૨)' (લા.) પરિતાપ. દુઃખ. (૨) અન્યાય, અનીતિ, અવળાઈ. (૩) ન. અંધારું, ગેરવ્યવસ્થા

**અનંક** (અનઙ્ક) વિ. [સં. अन् + अङ्क] નિશાન વિનાનું. (૨) આંકડા વિનાનું, નિરંક

**અનંકિત** (અનઙ્કિત) વિ. [સં. अन् + अङ्कित] નિશાની કર્યા વિનાનું

**અનંકુશ** (અનઙ્કુશ) વિ. [સં. अन् + अङ्कुश] અંકુશ–દાબ વિનાનું, સ્વચ્છંદી

**અનંગ** (અનઙ્ગ) વિ. [સં. अन् + अङ्ग] અંગ વિનાનું. (૨) પું. મનોભવ, કામદેવ (એને શરીર નથી એવી પૌરાણિક માન્યતા છે.)

**અનંગ-અરિ** પું. [સં, સંધિ નથી કરી] કામદેવના શત્રુ શિવ, મહાદેવ

**અનંગાર** (અનઙ્ગાર) વિ.[+ સં. अङ्गार] અંગારા નથી રહ્યા તેવું, શીતળ

**અનંગીકરણ** (અનઙ્ગી૰) ન., **અનંગીકાર** (અનઙ્ગી–) પું. [સં. अन् + अङ्गी૰] અસ્વીકાર

**અનંગીકૃત** (અનઙ્ગી–) વિ. [સં. अन् + अङ्गी૰] જેનો સ્વીકાર કરવામાં નથી આવ્યો તેવું, અસ્વીકૃત

**અનંત** (અનન્ત) વિ. [સં. अन् + अन्त] અંત વિનાનું, અપાર, ઘણું જ ઘણું. (૨) અવિનાશી. (૩) પું. વિષ્ણુ–શિવ–બ્રહ્મા –શેષનાગ–બળદેવની એક સંજ્ઞા. (૪) ન. આકાશ. (૫) અનંત સંખ્યા, 'ઇન્ફિનિટી'.

**અનંત-કાય** (અનન્ત–) વિ. [સં.] અનંત જીવોવાળું (વનસ્પતિ વગેરે). (જૈન.)

**અનંત-કાલ(–ળ)** (અનન્ત–) પું. [સં.] જેનો છેડો નથી તેવો અવધિ વિનાનો કાલ

**અનંત-કીર્તિ** (અનન્ત–) વિ. [સં.] જેની કીર્તિનો અંત નથી તેવું (ખાસ કરી પરમેશ્વર)

**અનંત-કૃત્ય** (અનન્ત–) ન. [સં.] એક જાતનું સમીકરણ, 'ઇન્ડિટર્મિનેટ ઇક્વેશન.'

**અનંત-કોટિ(–ટી)** (અનન્ત–) વિ. [સં.] અનેક કરોડોની સંખ્યાનું, બેશુમાર

**અનંત-ચતુર્દશી** (અનન્ત–) સ્ત્રી. [સં.], **અનંત-ચૌદસ(–શ)** (-સ્ય,-શ્ય) સ્ત્રી. ભાદરવા સુદિ ચૌદસ (એ દિવસે અનંત = વિષ્ણુની આરાધના ઊજવાય છે.)

**અનંત-તૃતીયા** (અનન્ત–) સ્ત્રી. [સં.] ભાદરવા વૈશાખ અને માગસરની સુદિ ત્રીજ (એ દિવસે પણ અનંત = વિષ્ણુની આરાધના ઊજવાય છે.)

**અનંતનો દોરો** (અનન્ત–) પું. [ + જુઓ 'દોરો'.] ભાદરવા સુદિ ચૌદસને દિવસે અનંતની પૂજા કરી જમણે હાથે બાંધવામાં આવતો પ્રસાદી દોરો

**અનંત-પદ** (અનન્ત–) ન. [સં.] ઘણા પગવાળું જીવડું

**અનંત-બાહુ** (અનન્ત–) વિ. [સં.] અનેક બાહુઓવાળું

**અનંત-સું** (અનન્ત–) વિ. [ + ગુ. 'સું' ત.પ્ર.] (લા.) અતિ સૂક્ષ્મ, અત્યંત નાનું

**અનંત-મૂલ(–ળ)** (અનન્ત–) ન. [સં.] એ નામની એક વેલ, ઉપલસરી

**અનંતર** (અનન્તર) વિ. [સં. अन् + अन्तर] લગોલગ આવેલું, (૨) ક્રિ.વિ. પછી

**અનંતરાય** (અનન્તરાય) વિ. [સં. अन् + अन्तराय] અંતરાય વિનાનું, નિર્વિઘ્ન

**અનંત-રાશિ** (અનન્ત–) સ્ત્રી. [સં.] બહુરાશિ. (ગ.)

**અનંત-રૂપ** (અનન્ત–) વિ. [સં.] જેના રૂપનો અંત નથી તેવું (પરમાત્મ-તત્ત્વ)

**અનંત-વિધ** (અનન્ત–) વિ. [સં.] અનેક પ્રકારનું

**અનંત-વીર્ય** (અનન્ત–) વિ. [સં.] જેના વીર્યનો પાર નથી તેવું (પરમાત્મ-તત્ત્વ)

**અનંત-વ્રત** (અનન્ત–) ન. [સં.] ભાદરવા સુદિ ચૌદસને દિવસે અનંત = વિષ્ણુને ઉદ્દેશી કરવામાં આવતું વ્રત

**અનંત-શક્તિ** (અનન્ત–) વિ. [સં.] જેની શક્તિઓનો પાર નથી તેવું (પરમાત્મ-તત્ત્વ)

**અનંત-શ્રેઢિ,–ઢી,–ણિ,–ણી** (અનન્ત–) સ્ત્રી. [સં.] જે શ્રેણીના પદની સંખ્યા અનંત હોય તે, 'ઇન્ફિનિટી સિરીઝ.' (ગ.)

**અનંતાકાશ** (અનન્તા–) ન. [ + સં. आकाश, પું. ન.] પાર વિનાનું આકાશ

**અનંતાત્મા** (અનન્તા–) પું. [ + સં. आत्मा] જેના આત્માનો અંત નથી તેવા પરમાત્મા

**અનંતાનંદ** (અનન્તાનન્દ) પું. [ + સં. आनन्द] અપાર હર્ષ. (૨) જેના આનંદનો પાર નથી તેવા પરમાત્મા-પરબ્રહ્મ

**અનંતાનુબંધી** (અનન્તાનુબન્ધી) વિ. [ + સં. अनु૰, પું.] કદી જાય નહિ તેવું (દોષ કે દુઃસ્વભાવ). (જૈન.). (૨) કદી છૂટે નહિ તેવા બંધનવાળું, અનંત ભવ બંધાવે તેવું. (જૈન.)

**અનંતાવકાશ** (અનન્તાવ–) વિ. [+ સં. अवकाश] જેમાં અપાર ખાલી ભાગ છે તેવું (આકાશ)

**અનંતિમ** (અનન્તિમ) વિ. [સં. अन् + अन्तिम] જે છેલ્લું નથી તેવું. (૨) વચગાળાનું, મુસદ્દા કે ખરડાના રૂપનું

**અનંત્ય** (અનન્ત્ય) વિ. [સં. अन् + अन्त्य] છેલ્લું નહિ તેવું

**અનંદ** (અનન્દ) પું. [સં.] એ નામનો અંધતમસથી ઘેરાયેલો એક લોક. (ઉપનિષદ.)

**અનાકર્ષક** વિ. [સં. अन् + आकर्षक] ખેંચાણ ન કરનારું. (૨) અમનોહર

**અનાકર્ષણ** ન. [સં. अन् + आकर्षण] ખેંચાણનો અભાવ

**અનાકલિત** વિ. [સં. अन् + आकलित] ન કળાયેલું, ન જણાયેલું, અલક્ષિત (૨) (લા.) અપરિચિત

**અનાકાર** વિ. [સં. अन् + आकार] આકાર વિનાનું, અરૂપ, નિરાકાર

**અનાકારિત** વિ. [સં. अन् + आकारित] નહિ બોલાવાયેલું

**અનાકાંક્ષ** [અનાકાઙ્ક્ષ) વિ. [સં. अन् + आ-काङ्क्षा, બ. વ્રી.] આકાંક્ષા વિનાનું, ઇચ્છારહિત

**અનાકાંક્ષા** (અનાકાઙ્ક્ષા) સ્ત્રી. [સં. अन् + आ-काङ्क्षा] આકાંક્ષાનો અભાવ, અનિચ્છા

**અનાકાંક્ષિત** (અનાકાઙ્ક્ષિત) વિ. [સં. अन् + आकाङ्क्षित] જેની આકાંક્ષા કરવામાં નથી આવી તેવું, અનિચ્છિત

**અનાકુલ(-ળ)** વિ. [સં. अन् + आकुल] સ્વસ્થ, અક્ષુબ્ધ, સ્થિરચિત્ત

**અનાકૃષ્ટ** વિ. [સં. अन् + आकृष्ट] નહિ ખેંચવામાં આવેલું. (૨) નહિ ખેડવામાં આવેલું

**અનાક્રમક** વિ. [સં. अन् + आक्रमक] આક્રમણ ન કરનાર, હુમલો ન કરનાર

**અનાક્રમણ** ન. [સં. अन् + आक्रमण] આક્રમણનો અભાવ, ચડાઈ ન કરવી એ

**અનાક્રમણ-કરાર** પું., બ. વ. [સં. + જુઓ 'કરાર'.] એક-બીજા રાષ્ટ્ર કે પ્રદેશ ઉપર આક્રમણ—ચડાઈ ન કરવાને લગતી પરસ્પરની બાંહેધરી, 'નૉન-ઍગ્રેસન પૅક્ટ'

**અનાક્રમ્ય** વિ. [સં. अन् + आक्रम्य] આક્રમણ ન કરી શકાય તેવું. (૨) ન ઓળંગાય તેવું

**અનાક્રાંત (-ક્રાન્ત)** વિ. [સં. अन् + आ-क्रान्त] જેના ઉપર આક્રમણ કરવામાં આવ્યું નથી તેવું

**અનાખ્યાત** વિ. [સં. अन् + आख्यात] કહેવામાં ન આવેલું, અકથિત, જાહેર કરવામાં ન આવેલું. (૨) નામ પાડવા વિનાનું

**અનાખ્યેય** વિ. [સં अन् + आख्येय] ન કહેવા જેવું, અવર્ણનીય, અકથ્ય

**અનાગત** વિ. [સં. अन् + आगत] જે હજુ આવ્યું ન હોય તેવું. (૨) ભવિષ્યમાં ન થવાનું

**અનાગતિ** સ્ત્રી. [સં. अन् + आ-गति] અપ્રાપ્તિ

**અનાગમ** પું. [સં. अन् + आ-गम] આવવાની ક્રિયાનો અભાવ. (૨) અશાસ્ત્ર. (૩) અશાસ્ત્રીય

**અનાગમન** ન. [સં. अन् + आ-गमन] ન આવવાપણું

**અનાગમિક** વિ. [સં. अन् + आगमिक] શાસ્ત્રમાં ન હોય તેવું, શાસ્ત્રને અસંમત, અશાસ્ત્રીય

**અનાગમ્ય** વિ. [સં. अन् + आगम्य] ન આવી શકે તેવું

**અ-નાગર** વિ. [સં.] અસંસ્કારી. (૨) અસભ્ય. (૩) અચતુર, બાઘું. (૪) ગ્રામીણ, ગામડિયું

**અનાગર-તા** સ્ત્રી, **-ત્વ** ન. [સં.] નાગરપણાનો અભાવ

**અ-નાગરિક** વિ. [સં.] જુઓ 'અ-નાગર'.

**અનાગરિક-તા** સ્ત્રી. [સં.] શિષ્ટતાનો અભાવ. (૨) ગામડિયાપણું

**અનાગસ** વિ. [સં. अन् + आगस्] નિરપરાધ, બિનગુનેગાર. (૨) નિષ્પાપ

**અનાગંતુક (-ગન્તુક)** વિ. [સં. अन् + आगन्तुक] એની મેળે ન આવ્યું હોય તેવું

**અનાગામી** વિ. [સં. अन् + आ-गामी, પું.] નહિ આવનારું. (૨) નિર્વાણમાર્ગની ત્રીજી ભૂમિકાએ પહોંચેલું. (બૌદ્ધ.)

**અનાગાર, -રિક** વિ. [સં. अन् + आगार, आगारिक] જુઓ 'અનગાર'.

**અનાગ્રહ** પું. [સં. अन् + आ-ग्रह] આગ્રહનો અભાવ, તાણ-ખેંચ-હઠનો અભાવ

**અનાગ્રહી** વિ. [સં. अन् + आग्रही, પું.] આગ્રહ ન કરનારું

**અનાઘ્રાત** વિ. [સં. अन् + आघ्रात] ન સૂંઘેલું. (૨) (લા.) ન ભોગવેલું

**અનાચ્ય** ન. સીતાફળ, અનૂછ

**અનાચાર** પું. [સં. अन् + आचार] આચાર-સદ્વર્તનનો અભાવ. (૨) દુરાચાર. (૩) સત્કર્મભ્રષ્ટતા. (૪) ખરાબ ચાલ, કુરીતિ. (૫) પચખાણની હદનું ઉલ્લંઘન, આચારવ્યવહારનો ભંગ. (જૈન.)

**અનાચારી** વિ. [સં. अन् + आचारी, પું.] આચાર નહિ પાળનારું. (૨) કર્મભ્રષ્ટ. (૩) વ્યભિચારી. (૪) પતિત, અધર્મી.

**અનાચ્છન્ન, અનાચ્છાદિત** વિ. [સં. अन् + आच्छन्न, आच्छा०] ઢાંકેલું નહિ તેવું, બિછાવેલું નહિ તેવું. (૨) ઉઘાડું, ખુલ્લું

**અનાજ** ન. [સં. अन्नाद्य > પ્રા. अन्नज्ज] પશુપંખી અને માણસના ખાવામાં આવતું ધાન્ય, અન્ન. [**૦નો કીડો** (રૂ. પ્ર.) અનાજ ઉપર જીવતું પ્રાણી, માણસ. **૦નો દુશ્મન** (રૂ. પ્ર.) કામધંધા વિનાનો પડયો પડયો ખાનાર માણસ, આળસુ માણસ. **૦ભરવું** (રૂ. પ્ર.) અનાજનો સંઘરો કરવો.]

**અનાજીવ** પું. [સં. अन् + आ-जीव] ગુજરાન વગરનું. (૨) નિઃસ્પૃહ. (જૈન.)

**અનાજીવી** વિ. [સં. अन् + आ-जीवी] તપના ફળની ઇચ્છા વિનાનું, નિઃસ્પૃહ (જૈન.)

**અનાજ-ગોદામ** ન. [જુઓ 'અનાજ' + 'ગોદામ'.] અનાજ રાખવાની વખાર

**અનાજ-ડિ(-ડે)પો** પું. (જુઓ 'અનાજ' + 'અં.] અનાજનું જ્યાંથી વિતરણ કરવામાં આવે તેવું સરકારી સ્થાન

**અનાજ-નિયામક** વિ., પું. [જુઓ 'અનાજ' + સં.] અનાજની હેરફેર વગેરે ઉપર કાબૂ ધરાવતો સરકારી અમલદાર, 'ફુડ-કન્ટ્રોલર'

**અનાજ-નિરીક્ષક** વિ., પું. [જુઓ 'અનાજ' + સં.] અનાજની હેરફેર વગેરે ઉપર તપાસ રાખનારો ઊતરતી કક્ષાનો સરકારી માણસ

**અનાજ-પ્રાપ્તિ** સ્ત્રી. [જુઓ 'અનાજ' + સં.] **અનાજ-વસૂલાત** સ્ત્રી. [જુઓ 'અનાજ' + 'વસૂલાત'.] સરકારી સંગ્રહ અને વિતરણ માટે ખેડૂતો વગેરે પાસેથી અનાજ મેળવવાની ક્રિયા

**અનાજ્ઞા** સ્ત્રી. [સં. अन् + आज्ञा] આજ્ઞાનો અભાવ. (૨) નામંજૂરી

**અનાજ્ઞાકારી** વિ. [સં. अन् + आज्ञा०, પું.] આજ્ઞાનો અમલ ન કરનારું, હુકમ પ્રમાણે કામ ન કરનારું

**અનાજ્ઞાત** વિ. [સં. अन् + आज्ञात] જેને આજ્ઞા કરવામાં નથી આવી તેવું

**અનાજ્ઞાપિત** વિ. [સં. अन् + आज्ञा०] (સરકારી યાદીમાં) જે કર્મચારીને ચોક્કસ પ્રકારની સત્તા ન મળી હોય તેવું, 'નૉન-ગૅઝેટેડ.'

**અનાજ્ઞેય** વિ. [સં. अन् + आज्ञेय] જેને હુકમ કરી ન શકાય તેવું. (૨) જે વિશે હુકમ ન કરી શકાય તેવું

**અ-નાટ્ય** ન. [સં.] માત્ર નર્તક ઉપર આધાર રાખનારું નાટ્ય (જેમાં સમાજનું કોઈ અનુકરણ નથી). (૨) વિ. ભજવી ન શકાય તેવું

**અનાડ(-ઢ)** પું. નુકસાન, બગાડ. (૨) અડચણ, વિઘ્ન
**અનાડી** વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] નુકસાન કરનારું, તોફાની
**અનાડી-વેડા** પું., બ. વ. [+જુઓ 'વેડા.'] અનાડીના જેવું વર્તન
**અનાઢ** જુઓ 'અનાડ.'
**અનાઢ્ય** વિ. [સં. अन् + आढ्य] ભરપૂર નથી તેવું, ખાલી. (૨) અસમૃદ્ધ
**અનાતપ** પું. [સં. अन् + आतप] તડકાનો અભાવ, શીળું, છાંયડો
**અનાતીત** વિ. [સંસ્કૃતાભાસી] સંસારને ઓળંગી પેલે પાર પહોંચનારું (જીવ.) (જૈન.)
**અનાતુર** વિ. [સં. अन् + आतुर] આતુરતા વિનાનું, ગભરાયા વિનાનું. (૨) બેદરકાર, લાપરવા
**અનાત્મ, ૦ક** વિ. [સં. अन् + आत्मन् + क] જેમાં આત્મા નથી તેવું. (૨) મૂર્ખ, અજ્ઞાની
**અનાત્મદર્શી** વિ. [સં. अन् + आत्म०, પું.] આત્માનું જેને દર્શન-જ્ઞાન નથી તેવું
**અનાત્મધર્મ** પું. [સં. अन् + आत्म०] જડ દેહનો ધર્મ, જડ-વાદી લક્ષણ, શારીરિક ધર્મ. (તર્ક.)
**અનાત્મબુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં. अन् + आत्म०] જડ ચેતન સર્વત્ર આત્મા છે એવી બુદ્ધિનો અભાવ. (વેદાંત.)
**અનાત્મભાવ** પું. [સં. अन् + आत्म०] અનાત્મબુદ્ધિ. (૨) ગર્વરહિતપણું. (૩) પોતાપણાનો-સ્વકીયતાનો અભાવ
**અનાત્મ-વાદ** પું. [સં.] આત્માનું અસ્તિત્વ નથી એવા પ્રકારનો સિદ્ધાંત. (૨) દેહાત્મવાદ, જડવાદ, ચાર્વાકમત
**અનાત્મવાદી** વિ. [સં., પું.] અનાત્મવાદમાં માનનારું, નાસ્તિકવાદી
**અનાત્મા** પું. [સં. अन् + आत्मा] આત્મતત્ત્વનો અભાવ. (૨) વિ. [સં., પું.] જડ (પદાર્થ)
**અનાત્મીય** વિ. [સં. अन् + आत्मीय] પોતાનું નહિ તેવું, પારકું. (૨) સગું નહિ તેવું, સંબંધ બહારનું
**અનાત્મ્ય** વિ. [સં. अन् + आत्म्य] જે આત્માને લગતું નથી તેવું [અસહાય
**અનાથ** વિ. [સં.] નાથ વિનાનું, ન-ધણિયાતું. (૨) અશરણ,
**અનાથ-ગૃહ** ન. [સં., પું., ન.], **અનાથાલય** ન. [+સં. आलय, પું., ન.], **અનાથાશ્રમ** પું., ન. [+સં. आश्रम, પું.] માબાપ વિનાનાં બાળકોને આશ્રય આપી ઉછેરવાનું કામ કરતી સંસ્થા
**અનાથ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અનાથપણું
**અનાથ-બંધુ** (-બન્ધુ) પું. [સં.] અનાથને સહાય કરનાર
**અ-નાથ્યું** વિ. [+જુઓ 'નાથવું' + ગુ. 'યું' + ભૂ. કૃ.] નાથ્યા વિનાનું. (૨) (લા.) નિરંકુશ
**અનાદર** પું. [સં. अन् + आदर] આદરનો અભાવ, અપ્રીતિ. (૨) અપમાન, તુચ્છકાર, તિરસ્કાર
**અનાદર-ભર્યું** વિ. [+જુઓ 'ભરવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] અનાદરથી ભરેલું, અસભ્ય, તોછડું, 'ડિસ-રિસ્પેક્ટ્ફુલ'.
**અનાદરણીય** વિ. [સં. अन् + आदरणीय] આદર ન કરવા જેવું, ઉપેક્ષ્ય. (૨) તિરસ્કારને પાત્ર

**અનાદિ** વિ. [સં. अन् + आदि] જેનો આરંભ જાણવામાં નથી આવ્યો તેવું (પરમાત્મ-તત્ત્વ). (૨) અતિપ્રાચીનતમ. (૩) સનાતન
**અનાદિ-અનંત** (-અનન્ત) વિ. [સં., સંધિ નથી કરી] જેનો આરંભ નથી અને જેનો અંત નથી તેવું (પરમાત્મ-તત્ત્વ)
**અનાદિ-પરંપરા** (-પરમ્પરા) સ્ત્રી. [સં.] અતિ પ્રાચીન કાલથી ચાલ્યું આવતું સાતત્ય
**અનાદિ-મધ્યાંત** (-મધ્યાન્ત) વિ. [સં.] આદિ મધ્ય કે અંત વિનાનું, સનાતન, નિત્ય
**અનાદૃત** વિ. [સં. अन् + आदृत] જેને આદર (માન) આપવામાં આવેલ નથી તેવું. (૨) તિરસ્કૃત, ધિક્-કૃત, તરછોડાયેલું
**અનાદેય** વિ. સં. अन् + आदेय] સ્વીકારી ન શકાય તેવું, અગ્રાહ્ય
**અનાદેશ** પું. [સં. अन् + आदेश] આદેશ-આજ્ઞાનો અભાવ
**અનાદ્યનંત** (-ન્ત) વિ. [સં. अनादि + अनन्त, સંધિથી], **અનાદ્યંત** (-ધન્ત) વિ. [સં. अन् + आदि + अन्त, સંધિથી] જુઓ 'અનાદિ-અનંત'.
**અનાધાર** વિ. [સં. अन् + आधार] આધાર વિનાનું, નિરાધાર. (૨) (લા.) ગરીબ, દીન, અનાથ [તેવું
**અનાધ્યાત્મિક** વિ. [સં. अन् + आध्या०] આધ્યાત્મિક નથી
**અનાપ્ત** વિ. [સં. अन् + आप्त] ન મેળવેલું. (૨) નજીકનું સગું ન હોય તેવું. (૩) વિશ્વાસપાત્ર ન હોય તેવું
**અનાભોગ** પું. [સં. अन् + आ-भोग] એ નામનું એક જાતનું મિથ્યાત્વ, વિપરીત શ્રદ્ધા. (જૈન.)
**અ-નામ(-મિક)** વિ. [સં.] નામ વિનાનું, નનામું. (૨) (લા.) સર્વોત્કૃષ્ટ
**અનામત** વિ. [અર. 'અમાનત્'-પ્રામાણિકતા, વિશ્વાસુપણું] સંભાળ માટે સોંપેલી વસ્તુ, થાપણ, 'ડિપોઝિટ'. (૨) ભાવિના ઉપયોગ માટે રાખવામાં આવતું, 'રિ-ઝર્વ'. [૦મૂકવી (રૂ. પ્ર.) કોઈ ને ત્યાં રકમ થાપણ તરીકે મૂકવી.]
**અનામત-ખાતું** ન. [+જુઓ 'ખાતું'.] સોંપેલી રકમની લેવડ-દેવડનું ચોપડામાંનું ખાતું, 'ડિપોઝિટ એકાઉન્ટ'
**અનામત-દાર** વિ. [+ફા. પ્રત્યય] અનામત મૂકનાર, 'ટ્રસ્ટી' (ભ. ૨.)
**અનામત-મૂડી** સ્ત્રી. [+જુઓ 'મૂડી'.] થાપણ તરીકે મૂકેલી રકમ
**અનામતી** વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અનામતને લગતું, થાપણ તરીકે મૂકેલું
**અનામય** પું., ન. [સં. अन् + आमय, પું.] રોગનો-માંદગીનો અભાવ, તંદુરસ્તી. (૨) ક્ષેમકુશળતા. (૩) વિ. તંદુરસ્ત. (૪) ક્ષેમકુશળ
**અ-નામિક** જુઓ 'અ-નામ'.
**અ-નામિકા** સ્ત્રી. [સં.] હાથના પંજાની ટચલી પહેલાંની આંગળી
**અનામિષ** વિ. [સં. अन् + आमिष] માંસરહિત, નિરામિષ
**અનામિષાહારી** વિ. [+સં. आहारी, પું.] માંસનો આહાર ન કરનારું, શાકાહારી
**અ-નામી** વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] અ-નામ, નામ વિનાનું, નનામું. (૨) નામના-કીર્તિ વિનાનું. (૩) શૂદ્ર જાતિનું. (૪) પું. (લા.) પરમેશ્વર

**અ-નાયક** વિ. [સં.] નાયક–નેતા વિનાનું. (૨) (લા.) અતંત્ર, અવ્યવસ્થિત

**અનાયત** વિ. [સં. अन् + आयत] લાંબું નહિ તેવું, ટૂંકું

**અનાયત્ત** વિ. [સં. अन् + आयत्त] તાબે નહિ તેવું, સ્વતંત્ર

**અનાયાસ** ક્રિ. વિ. [સં. अन् + आयास] શ્રમ વિના, મહેનત વિના, સરળતાથી

**અનાયુ** વિ. [સં. अन् + आयुस्] જેને ફરી જન્મ નથી તેવું, કેવળી, તીર્થંકર કોટિનું. (જૈન.)

**અનાયુષ્ય** ન. [સં. अन् + आयुष्य] આવરદાની અછત. (૨) વિ. લાંબા આયુષને નુકસાન કરનારું

**અનાયોગિક** વિ. [સં. अन् + आयोगिक] આયોગિક–સાવધાન નહિ તેવું, અસાવધ, અસાવધાન, બેદરકાર

**અનાયોજિત** વિ. [સં. अन् + आयोजित] આયોજન કરવામાં નથી આવ્યું તેવું, અનિર્ધારિત

**અનાર** ન. [ફા.] દાડમ. (૨) દાડમનું ઝાડ, દાડમડી. (૩) દાડમના આકારની દારૂખાનાની કોઠી

**અનાર-કળી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'કળી'.] દાડમની કળી, દાડમનું બી

**અનારત** વિ.[ સં. अन् + आ-रत] ચાલુ, સતત. (૨) ન. સાતત્ય. (૩) અત્યંતાભાવ. (તર્ક.)

**અનારબ્ધ** વિ. [સં. अन् + आ-रब्ध] નહિ આરંભેલું, શરૂ ન કરેલું

**અનારવા** સ્ત્રી. આંબાની એ નામની એક જાત

**અનારશી** સ્ત્રી. [બં.] બંગાળાના આંબાની એ નામની એક ઊંચી જાત

**અનારસું** ન. ચોખાના લોટનું બનાવાતું એક પકવાન

**અનારંભ** (-રમ્ભ) પું. [સં. अन् + आरम्भ] આરંભ ન કરવાપણું. (૨) જીવને ઉપદ્રવ ન કરવો એ. (જૈન.)

**અનારોગ્ય** ન. [સં. अन् + आरोग्य] આરોગ્યનો અભાવ, આજારી, માંદગી. (૨) વિ. આજાર, માંદું

**અનારોગ્ય-કર** વિ. [સં.], **અનારોગ્યકારી** વિ. [સં., પું.] માંદગી લાવનારું, તંદુરસ્તી બગાડનારું

**અનાર્જવ** ન. [સં. अन् + आर्जव] ઋજુતાનો અભાવ, કુટિલપણું. (૨) વિ. અસરળ, કુટિલ

**અનાર્તવ** ન. [સં. अन् + आर्तव] સ્ત્રીનું રજસ્વલા થવાનું બંધ થવું એ. (૨) વિ. કમોસમનું

**અનાર્તવા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] રજોદર્શન ન થયું હોય તેવી સ્ત્રી

**અનાર્થિક** વિ. [સં. अन् + आर्थिक] નાણાંની દૃષ્ટિએ જોતાં નુકસાન કરનારું

**અનાર્દ્ર** વિ. [સં. अन् + आर्द्र] ભીનું નહિ તેવું, સૂકું, કોરું. (૨) (લા.) સ્વભાવે કઠોર, લાગણીહીન

**અનાર્દ્ર-તા** સ્ત્રી. [સં.] ભીનાશનો અભાવ, સુકવાણ. (૨) (લા.) સ્નેહનો અભાવ, લાગણીનો અભાવ

**અનાર્ય** વિ. [સં. अन् + आर्य] જે આર્ય નથી તે, અસભ્ય. (૨) આર્ય જાતિનાથી જુદું. (૩) જ્યાં આર્યોનો વસવાટ નથી તેવું. (૪) (લા.) અસંસ્કારી, મ્લેચ્છ. (૫) દુરાચારી. (૬) અધમ. (૭) નાલાયક. (૮) કુટિલ સ્વભાવનું

**અનાર્ય-કર્મ** ન. [સં.] આર્યને શોભે નહિ તેવું કામ

**અનાર્ય-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] અનાર્યપણું

**અનાર્ય-જુષ્ટ** વિ. [સં.] અનાર્યોએ સેવેલું–આચરેલું

**અનાર્ષ** વિ. [સં. अन् + आर्ष] ઋષિઓને લગતું ન હોય તેવું. (૨) અવૈદિક

**અનાલસ્ય** ન. [સં.अन् + आलस्य] આળસનો અભાવ, સ્ફૂર્તિ. (૨) વિ. સ્ફૂર્તિવાળું

**અનાલંબ** (-લમ્બ) પું. [સં. अन् + आ-लम्ब] અવલંબન-ટેકાનો અભાવ. (૨) (લા.) ઉદ્વેગ, વિષાદ. (૩) વિ. ટેકા વિનાનું, નિરાધાર

**અનાવકાર્ય** વિ. [સં. अन् + જુઓ 'આવકાર્ય'.] આવકાર નહિ આપવા જેવું. (૨) (લા.) અણગમતું

**અનાવડ(૦ત)** (-ડ્ય, ૦ત્ય) સ્ત્રી. [ગુ. 'અન' + જુઓ 'આવડત'.] આવડતની ખામી, અકૌશલ

**અનાવરણ** ન. [સં. अन् + आवरण] ઢાંકેલાને ખુલ્લું કરવું એ

**અનાવરણીય** વિ. [સં. अन् + आवर०] ખુલ્લું કરવાને યોગ્ય, ઢાંકી ન રાખવા જેવું

**અનાવર્તક** વિ. [સં. अन् + आव०], **અનાવર્તી** વિ. [સં. अन् + आवर्ती, પું] આવર્તન-ફરી આવવાપણું ન પામનારું, 'નોન-રિકરન્ટ'

**અનાવર્ષણ** ન. [સં. अन् + आ-व०] વૃષ્ટિનો અભાવ, અનાવૃષ્ટિ

**અનાવલું(-ળું)** વિ. [સં. अन्नक-पद्रक- > પ્રા. अन्नअ-उल्लअ-'અનાવલું' ગામ, ત્યાંનું] અનાવળા ગામ ઉપરથી જાણીતી બ્રાહ્મણ જ્ઞાતિનું. (સંજ્ઞા.)

**અનાવશ્યક** વિ. [સં. अन् + आव०] આવશ્યક નહિ તેવું, બિનજરૂરી

**અનાવશ્યક-તા** સ્ત્રી. [સં.] બિનજરૂરિયાત

**અનાવિદ્ધ** વિ. [સં. अन् + आ-विद्ध] નહિ વીંધેલું, અખંડ, આખું. (૨) (લા.) નહિ ભાંગેલું

**અનાવિર્ભૂત** વિ. [સં. अन् + आवि०] આવિર્ભાવ ન પામેલું, અપ્રગટ

**અનાવિલ** વિ. [સં. अन् + आविल–કાદવવાળું] કાદવ વિનાનું (૨) સ્વચ્છ, ચોખ્ખું. (૩) સંસ્કૃત શબ્દને મૂળ સમજી અનાવળા બ્રાહ્મણોએ સુધારી લીધેલું પોતાની જ્ઞાતિનું નામ. (સંજ્ઞા.)

**અનાવિષ્કૃત** વિ. [સં. अन् + आवि०] ખુલ્લું ન કરેલું, અપ્રકટિત, તિરોહિત

**અનાવૃત** વિ. [સં. अन् + आ-वृत] નહિ વીંટેલું. (૨) નહિ ઢાંકેલું

**અનાવૃત-બીજ** વિ. [સં.] ખુલ્લા બીજવાળું

**અનાવૃત્ત** વિ. [સં. अन् + आ-वृत्त] પાછું ન વળેલું

**અનાવૃત્તિ** સ્ત્રી [સં. अन् + आवृत्ति] આવર્તનનો અભાવ, ફરી આવવું ન પડે એ. (૨) (લા.) મોક્ષ

**અનાવૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં. अन् + आ-वृष्टि] વર્ષાનો અભાવ. (૨) વર્ષાના અભાવને કારણે પડતો દુકાળ

**અ-નાશી** વિ. [સં., પું.] નાશ ન પામનારું, અવિનાશી

**અનાશ્રમી** વિ. [સં. अन् + आश्रमी, પું.] આશ્રમ વિનાનું. (૨) આશ્રમધર્મ પ્રમાણે નહિ વર્તનારું. (૩) (લા.) પતિત, ભ્રષ્ટ

**અનાશ્રિત** વિ. [સં. अन् + आ-श्रित] આશરે રહેવાનું જેને નથી મળ્યું તેવું, નિરાધાર

**અનાસક્ત** વિ. [સં. अन् + आ-सक्त] આસક્તિ વિનાનું, નિઃસ્પૃહ, નિર્મોહ

**અનાસક્તિ** સ્ત્રી. [સં. अन् + आ-सक्ति] આસક્તિ–લગનીનો અભાવ, નિઃસ્પૃહતા, નિર્મોહિતા

**અનાસર** ન., બ. વ. [અર. 'ઉન્-સુર્'–તત્ત્વનું બ. વ. 'અનાસિર્'] ઇસ્લામના તત્ત્વજ્ઞાન પ્રમાણેનાં હવા આતશ પાણી અને જમીન એ ચાર મૂળ તત્ત્વ

**અનાસાદિત** વિ. [સં. अन् + आ-सादित] પ્રાપ્ત ન કરેલું, ન મેળવેલું, અપ્રાપ્ત

**અનાસાદ્ય** વિ. [સં. अन् + आ-साद्य] પ્રાપ્ત કરી ન શકાય તેવું, અપ્રાપ્ય

**અનાસિક** વિ. [સં.] નાક વિનાનું, નકટું. (૨) છીબા નાકવાળું

**અનાસૂર, ૦તી** ક્રિ.વિ. અચાનક, અજાણતાં

**અનાસ્થા** સ્ત્રી. [સં. अन् + आ-स्था] શ્રદ્ધાનો અભાવ. (૨) (લા.) અનાદર, અભાવો

**અનાસ્રવ** પું. [સં. अन् + आ-स्रव] ગુરુવચનનો અભાવ. (જૈન.) (૨) વિ. ગુરુનો આદેશ ન સાંભળનાર (જૈન.)

**અનાસ્વાદિત** વિ. [સં. अन् + आ-स्वा०] નહિ ચાખેલું. (૨) (લા.) ભોગવ્યા વિનાનું

**અનાહત** વિ. [સં. अन् + आ-हत] જેને આઘાત પહોંચાડવામાં નથી આવ્યો તેવું. (૨) નહિ ટીપેલું. (૩) પું. શ્વાસ-ઉચ્છ્વાસ લેતાં થતો શરીરમાંનો અંતર્ધ્વનિ, અનહદનાદ. (યોગ.) (૪) ન. શરીરમાં રહેલ મનાતાં છ ચક્રોમાંનું બાર પાંખડીનું એ નામનું કાલ્પનિક એક ચક્ર. (તંત્ર.)

**અનાહત-ચક્ર** ન. [સં.] એ જુઓ 'અનાહત(૪).'

**અનાહત-નાદ** પું. [સં.] જુઓ 'અનાહત(૩).'

**અનાહ-પદ** ન. ચૌદ આંગળનું માપ (કડિયા-સુતાર વગેરેના ગજ ઉપરનું)

**અનાહાર** પું. [સં. अन् + आ-हार] આહારનો અભાવ, ઉપવાસ

**અનાહારી** વિ. [સં., પું.] ઉપવાસી. (૨) આહારમાં ન ગણાય તેવું (ખાદ્ય). (જૈન.)

**અનાહાર્ય** વિ. [સં. अन् + आ-हार्य] લઈ જઈ શકાય નહિ તેવું, હરી લઈ જવાય નહિ તેવું. (૨) ખાવા યોગ્ય નહિ તેવું

**અનાહિતાગ્નિ** વિ. [સં. अन् + आहित + अग्नि] જેણે વિધિપૂર્વક અગ્નિનું યજ્ઞ-યાગ-હોમ વગેરે માટે સ્થાપન ન કર્યું હોય તેવું

**અનાહૂત** વિ. [સં. अन् + आ-हूत] ન બોલાવવામાં આવેલું, અનિમંત્રિત, વણનોતર્યું. (૨) (લા.) ન ધારેલું

**અનાળ (-ળ્ય)** સ્ત્રી. [સં. उन्नाली] શ્વાસનળી, ઉનાળ. [૦ચ(-ઢ)વી (રૂ. પ્ર.) શ્વાસનળીમાં પ્રવાહી કે અન્ન જતાં અમૂંઝણ થવી]

**અ-નિકામ** વિ. [સં.] નિશ્ચય વિનાનું. (૨) થોડું, અલ્પ. (જૈન.)

**અનિકેત, -તન** વિ. [સં.] નિવાસ-સ્થાન વિનાનું. (૨) (લા.) સંન્યાસી. (૩) ભટકતું, રમતારામ

**અ-નિગાહ** સ્ત્રી. [ + ફા.] મીઠી નજરનો અભાવ, અવકૃપા, અમિયા

**અ-નિગ્રહ** પું. [સં.] પકડનો અભાવ, મુક્તતા. (૨) સંયમનો અભાવ. (૩) ખંડનનો અભાવ

**અનિગ્રહ-સ્થાન** ન. [સં.] ખંડનનો પ્રસંગ ઊભો ન થાય એવી પરિસ્થિતિ. (તર્ક.)

**અ-નિઘા** સ્ત્રી. [ + જુઓ 'નિઘા'.] જુઓ 'અ-મિગાહ'.

**અનિચ્છ** વિ. [સં. अन् + इच्छा, બ.વ્રી.] ઇચ્છા વિનાનું, નિઃસ્પૃહ

**અનિચ્છનીય** વિ. [સં. अन् + જુઓ 'ઇચ્છનીય'.] ઇચ્છવા લાયક ન હોય તેવું. (૨) અણગમતું. (૩) અશુભ

**અનિચ્છા** સ્ત્રી. [સં. अन् + इच्छा] ઇચ્છાનો અભાવ, નામરજી, નિઃસ્પૃહતા, (૨) (લા.) નારાજી, નાખુશી

**અનિચ્છા-વર્તી** વિ. [સં., પું.] બીજાંઓની ઇચ્છા કે સત્તા નીચે ન રહેતાં સામૂહિક સ્વાયત સત્તા ધરાવતું, 'ઑટોનૉમસ' (ઇ. જો.)

**અનિચ્છિત** વિ. [સં. अन् + જુઓ 'ઇચ્છિત'.] ન ઇચ્છેલું. (૨) અણગમતું. (૩) ન ધારેલું

**અનિચ્છુ, ૦ક** વિ. [સં. अन् + इच्छु, ०क] ઇચ્છા ન કરનારું

**અ-નિત્ય** વિ. [સં.] નિત્ય નહિ તેવું, અશાશ્વત, અસ્થાયી, 'વેરિયેબલ'. (૨) નશ્વર, ક્ષણભંગુર, વિનાશી. (૩) જે રાશિનું મૂલ્ય અથવા જે બિંદુનું સ્થાન બદલાતું રહે તેવું, વિકારી, 'ઇન્કૉન્સ્ટન્ટ', 'વેરિયેબલ'. (ગ.)

**અનિત્ય-તા** સ્ત્રી. **– ત્વ** ન. [સં.] ક્ષણભંગુરતા, નશ્વરતા

**અનિદા** સ્ત્રી. [દે.પ્રા. अणिदा] અજાણપણે કરેલી હિંસા. (જૈન.) (૨) ચિત્તની વિકળતા. (જૈન.) (૩) બેખબરપણું, અજ્ઞાન. (જૈન.)

**અ-નિદાન** વિ. [સં.] વિ. તપ વગેરેનું અગાઉથી ફળ ન માગનારું. (જૈન.)

**અ-નિદ્ર** વિ. [સં.] ઊંઘ વગરનું. (૨) (લા.) સાવધ, સાવચેત. (૩) અજ્ઞાનરહિત

**અ-નિદ્રા** સ્ત્રી. [સં.] ઉજાગરો. (૨) ઉજાગરાનો રોગ

**અનિદ્રા-જનક** વિ. [સં.] ઊંઘ દૂર કરનાર

**અનિદ્રા-રોગ** પું. [સં.] ઊંઘ ન આવવાનો રોગ

**અનિદ્રા-શ્રમ** પું. [સં.] ઉજાગરાનો થાક

**અ-નિપુણ** વિ. [સં.] હોશિયાર નહિ તેવું, અપ્રવીણ, અકુશળ. (૨) અણઘડ

**અ-નિબદ્ધ** વિ. [સં.] નહિ બાંધેલું, છૂટું. (૨) હળવા પ્રકારનું [૦નિબંધ (–બન્ધ) (રૂ.પ્ર.) હળવા પ્રકારનો નિબંધ, 'લાઇટ-એસે' (આ.બા.)]

**અ-નિમંત્રિત (-મન્ત્રિત)** વિ. [સં.] જેને નિમંત્રણ આપવામાં નથી આવ્યું તેવું, વણનોતર્યું, તેડાવ્યા વગરનું

**અ-નિમિત્ત, ૦ક** ક્રિ.વિ. [સં.] કારણ વિના, અકારણ

**અ-નિમિષ, અ-નિમેષ** વિ. [સં.] આંખનો પલકારો પણ ન મારતું હોય તેવું. (૨) (લા.) સાવધાન, સાવચેત

**અ-નિયત** વિ. [સં.] નક્કી-ચોક્કસ કરેલું નહિ તેવું, અનિશ્ચિત. (૨) નિયમથી મુક્ત, 'ફ્રી' (મ. ન.). (૩) ન. જે રાશિનું મૂલ્ય અથવા જે બિંદુનું સ્થાન કોઈ નિયમને અધીન ન હોય તે. (ગ.)

**અ-નિયતકાલિક, અ-નિયતકાલીન** વિ. [સં.] સમયનું જેને બંધન નથી તેવું, અચોક્કસ સમયે થનારું
**અ-નિયતિ** સ્ત્રી. [સં.] નિયમનો અભાવ, અવ્યવસ્થા. (૨) (૨) સ્વચ્છંદ, આપમુખત્યારી, 'ફ્રી-વિલ' (મ. ન.)
**અ-નિયમ** પું. [સં.] નિયમનો અભાવ, અવ્યવસ્થા
**અ-નિયમિત** વિ. [સં.] નિયમ પ્રમાણે ન થતું હોય તેવું, વગર નિયમે થતું
**અનિયમિત-તા** સ્ત્રી. [સં.] કામ વગેરે કરવામાં સમયના બંધનનો અભાવ, અવ્યવસ્થા, અસંગતિ, 'એનોમલી'
**અ-નિયંત્રણ** (-યન્ત્રણ) ન. [સં.] નિરંકુશતા
**અ-નિયંત્રિત** (-યન્ત્રિત) વિ. [સં.] નિયંત્રણ-અંકુશમાં નથી તેવું, નિરંકુશ
**અનિયંત્રિત-તા** સ્ત્રી. [સં.] અંકુશનો અભાવ, નિરંકુશતા
**અનિયંન્ત્ર્ય** (-યન્ત્ર્ય) વિ. [સં.] અંકુશમાં આવી ન શકે -લાવી ન શકાય તેવું
**અ-નિયુક્ત, અ-નિયોજિત** વિ. [સં.] જેની નિમણૂક કરવામાં નથી આવી તેવું
**અ-નિરાકરણ** ન. [સં.] ખુલાસાનો અભાવ. (૨) સમાધાન ઉપર આવવાનો અભાવ
**અ-નિરાકરણીય** વિ. [સં.] જેનો ખુલાસો આપી શકાય -લાવી ન શકાય તેવું
**અ-નિરાકર્તૃ** વિ. [સં., ન.] **-ર્તા** વિ. [સં., પું.] નિરાકરણ ન કરનારું
**અ-નિરાકૃત** વિ. [સં.] જેનો ખુલાસો કરવામાં-આપવામાં નથી આવ્યો તેવું
**અ-નિરુદ્ધ** વિ. [સં.] રોકવામાં નહિ આવેલું, ન અટકાવેલું. (૨) (લા.) નિરંકુશ, સ્વચ્છંદી. (૩) સ્વતંત્ર, મુક્ત. (૪) પું. શ્રીકૃષ્ણના પુત્ર પ્રદ્યુમ્નનો પુત્ર. (સંજ્ઞા.)
**અ-નિરૂપિત** વિ. [સં.] જે કહેવામાં આવ્યું-વર્ણિત કરવામાં આવ્યું નથી તેવું, વણ-કથ્યું
**અ-નિરોધ** પું. [સં.] અટકાયતનો અભાવ, નિરંકુશતા
**અ-નિરોધ્ય** વિ. [સં.] અટકાવી-થંભાવી ન શકાય તેવું
**અ-નિર્ગત** વિ. [સં.] બહાર ન નીકળેલું
**અ-નિર્ણય** પું. [સં.] નિર્ણયનો અભાવ, નિકાલ થયા વિનાની સ્થિતિ, ફેંસલો ન થયા-કર્યાની સ્થિતિ
**અ-નિર્ણાયક** વિ. [સં.] નિર્ણય લાવી ન શકનારું, નિકાલ ન કરનારું, ખુલાસો લાવી ન આપનારું
**અ-નિર્ણીત** વિ. [સં] જેનો નિર્ણય-નિકાલ-ફેંસલો નથી થયો -અપાયો-કરાયો તેવું. (૨) આમિશ્રિત. (૩) સમસ્યારૂપ બનેલું, 'પ્રોબ્લેમૅટિક' (દ. બા.)
**અ-નિર્ણેય** વિ. [સં.] જેનો નિર્ણય-નિકાલ-ફેંસલો ન થાય-અપાય-કરાય તેવું. (૨) (લા.) ગૂંચવાડાભરેલું
**અ-નિર્દિષ્ટ** વિ. [સં.] જેનો નિર્દેશ-ઉલ્લેખ નથી થયો તેવું, ન સૂચવાયેલું, અનુલ્લિખિત
**અ-નિર્દેશ** પું. [સં.] અનુલ્લેખ, અસૂચિતતા. (૨) અચોક્કસ ઠેકાણું
**અ-નિર્દેશ્ય** વિ. [સં.] અનુલ્લેખનીય, અવર્ણનીય, અકથ્ય. (૨) ન. પરબ્રહ્મ

**અનિર્દેશ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અનિર્વચનીયતા
**અ-નિર્ધારિત** વિ. [સં.] નક્કી કરવામાં ન આવેલું, અચોક્કસ
**અ-નિર્ધાર્ય** વિ. [સં.] જેના વિશે કાંઈ નક્કી કરવામાં ન આવી શકે તેવું, જેના વિશે કોઈ ધારણા ન કરી શકાય તેવું
**અ-નિર્બંધ** (-બન્ધ) પું. [સં.] આગ્રહનો અભાવ. (૨) વિ. દાબ વિનાનું, બંધન વિનાનું. (૩) સ્વતંત્ર, સ્વાધીન, બે-કાબૂ
**અ-નિર્બંધનીય** (-બન્ધ-) વિ. [સં.] કાબૂમાં ન આવી શકે તેવું, તદ્દન મુક્ત
**અ-નિર્મમ** વિ. [સં.] મમતા ધરાવનારું. (૨) (લા.) માયાળુ
**અ-નિર્મલ(-ળ)** વિ. [સં.] નિર્મળ નહિ તેવું, અસ્વચ્છ
**અનિર્મલ(-ળ)-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસ્વચ્છતા, ગંદવાડો
**અ-નિર્મિત** વિ. [સં.] રચવામાં ન આવેલું, અકૃત્રિમ. (૨) (લા.) સ્વાભાવિક, કુદરતી
**અ-નિર્મોક્ષ** પું. [સં.] મોક્ષનો સંપૂર્ણ અભાવ, સંપૂર્ણ છુટકારો, મોક્ષનું ન થવાપણું
**અ-નિર્વચન** ન. [સં.] વ્યાખ્યાનો સર્વથા અભાવ, જેમાં ચોક્કસ સ્વરૂપના કોઈપણ રૂપનો ખ્યાલ નથી તેવી સ્થિતિ, અનિર્દેશ્યતા
**અ-નિર્વચનીય** વિ. [સં.] જેની કોઈ પણ પ્રકારની વ્યાખ્યા ન થઈ શકે તેવું, અવર્ણનીય, અકથનીય
**અનિર્વચનીય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અનિર્વચનીયપણું
**અ-નિર્વાચ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'અ-નિર્વચનીય.'
**અનિર્વાચ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અનિર્વચનીય-તા.'
**અ-નિર્વાપ્ય** વિ. [સં.] શાંત ન થઈ શકે તેવું, બુઝાવી ન શકાય તેવું
**અ-નિર્વાહ** પું. [સં.] સિદ્ધિ-સંસિદ્ધિ-પ્રાપ્તિનો અભાવ
**અ-નિર્વાહ્ય** વિ. [સં.] ચલાવી લઈ શકાય નહિ તેવું
**અ-નિર્વિણ્ણ** વિ. [સં.] નિર્વેદ-ખેદ ન પામેલું. (૨) ન થાકેલું, નહિ કંટાળેલું
**અનિર્વિણ્ણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] નિર્વેદનો અભાવ. (૨) થાક-કંટાળાનો અભાવ
**અ-નિર્વૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] શાંતિનો અભાવ, અશાંતિ. (૨) અ-સ્વસ્થતા, બેચેની
**અ-નિર્વેદ** પું. [સં.] ખેદનો અભાવ. (૨) વૈરાગ્યનો અભાવ
**અનિર્વેદ-વાદ** પું. [સં.] આશાવાદ, 'ઑપ્ટિમિઝમ'
**અનિર્વેદવાદી** વિ. [સં., પું.] આશાવાદી, 'ઑપ્ટિમિસ્ટ'
**અનિલ** પું. [સં.] વાયુ, પવન. (૨) મિથુન રાશિનો એ નામનો તારો, 'ડેલ્ટા જેમિનોરમ.' (સંજ્ઞા.) (ખગોળ.)
**અ-નિલયન** ન. [સં.] ઘરબાર વિનાની સ્થિતિ. (૨) વિ. આધાર વિનાની સ્થિતિનું, અનાધાર
**અ-નિવર્ત** પું. [સં.] મોક્ષ, મુક્તિ. (જૈન.)
**અ-નિવર્તન** ન. [સં.] પાછા ન ફરવાપણું. (૨) મોક્ષ, મુક્તિ
**અ-નિવર્તી** વિ. [સં., પું.] પાછું ન ફરનારું
**અ-નિવાર** વિ. [સં.] અટકાવી ન શકાય તેટલું. (૨) (લા.) પુષ્કળ, બહુ
**અ-નિવારણીય, અ-નિવાર્ય** વિ. [સં.] નિવારણીય-નિવાર્ય નહિ તેવું, અટકાવી-વારી ન શકાય તેવું, અફર. (૨) (લા.) જરૂરી, આવશ્યક
**અનિવાર્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અનિવારણીયપણું

**અનિવાસિ-ત્વ** ન. [સં.] જાગીરદાર પોતાની માલિકીની જમીનની ઊપજ પરદેશમાં રહી ખર્ચે એવી વહીવટની રીત

**અ-નિવાસી** વિ. [સં.] નિવાસ કરીને રહ્યું ન હોય તેવું

**અ-નિવૃત્ત** વિ. [સં.] નિવૃત્ત–ફારેક ન થયેલું. (૨) પાછું ન ફરેલું [ચાલુ હોય એવી સ્થિતિ

**અ-નિવૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] નિવૃત્તિનો અભાવ, કામકાજ કરવાનું

**અ-નિવેદ્ય** વિ. [સં.] નિવેદન કરવા–જણાવવા લાયક નહિ તેવું. (૨) દેવને ધરાવી ન શકાય તેવું

**અ-નિવેશી** વિ. [સં., પું.] નિવેશ–સ્થાન–રહેઠાણ વિનાનું

**અ-નિશ્ચય** પું. [સં.] નિશ્ચય-નક્કીપણાનો અભાવ, અનિર્ણય, અનિશ્ચિતતા

**અ-નિશ્ચલ(-ળ)** વિ. [સં.] અસ્થિર, ઢચુપચુ સ્વભાવનું

**અ-નિશ્ચાયક** વિ. [સં.] નિશ્ચય ન કરી આપનારું, જેમાંથી કાંઈ નિશ્ચય ન નીકળે તેવું

**અનિશ્ચાયક-તા** સ્ત્રી. [સં.] નિશ્ચાયકતાનો અભાવ

**અ-નિશ્ચિત** વિ. [સં.] નક્કી નહિ તેવું, અચોક્કસ પ્રકારનું. (૨) જેમાં નિશ્ચયનો અર્થ નથી તેવો (સર્વનામનો એક પ્રકાર.) (વ્યા.) [‘વૅગનેસ’ (આ.બા.)

**અનિશ્ચિત-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] અનિશ્ચય, (૨) અસ્પષ્ટતા,

**અ-નિશ્ચય** પું. [સં.] નિશ્ચયનો અભાવ. (૨) વિ. જેના વિશે કશો નિશ્ચય કરી–લાવી–આપી ન શકાય તેવું. (૩) જેની કિંમત અચોક્કસ હોય તેવું. (ગ.)

**અ-નિષિદ્ધ** વિ. [સં] જેનો કોઈ પણ પ્રકારના ઉપયોગ માટે નિષેધ નથી કરવામાં આવ્યો તેવું, મના નહિ કરેલું

**અ-નિષેધ્ય** વિ. [સં.] જેનો નિષેધ ન થઈ શકે તેવું, મના ન કરી શકાય તેવું

**અ-નિષ્કાસિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] જેને કાઢી મૂકી ન શકાય તેવી (સ્ત્રી). (૨) અદબવાળી (સ્ત્રી)

**અનિષ્ટ** વિ. [સં. अन् + इष्ट] ન ઇચ્છેલું, અણગમતું, અરુચિકર. (૨) અશુભ, અ-મંગળ. (૩) ન. ભૂંડું, બૂરું, અહિત.(૪) નુકસાન, હાનિ [[સં., પું.] અનિષ્ટ કરનારું

**અનિષ્ટ-કર, અનિષ્ટ-કારક** વિ. [સં.], **અનિષ્ટ-કારી** વિ.

**અનિષ્ટ-મૂલક** વિ. [સં.] જેના મૂળમાં અનિષ્ટ છે તેવું, અનિષ્ટકર [થશે એવો સંદેહ

**અનિષ્ટ-શંકા** (-શઙ્કા) સ્ત્રી. [સં.] અનિષ્ટની શંકા, અનિષ્ટ

**અનિષ્ટ-સૂચક** વિ. [સં.] અનિષ્ટ થશે એવું સૂચવનારું, અપશુકનિયાળ [આશયવાળું

**અનિષ્ટ-હેતુ** પું. [સં.] ખરાબ ઉદ્દેશ. (૨) વિ. ખરાબ

**અનિષ્ટાપત્તિ** સ્ત્રી. [+ સં. आपत्ति] અનિષ્ટનું આવી પડવું એ

**અ-નિષ્ઠ** વિ. [સં.] નિષ્ઠા વિનાનું, આસ્થા વિનાનું, અવિશ્વાસુ

**અ-નિષ્ઠા** સ્ત્રી. [સં.] નિષ્ઠાનો–આસ્થાનો અભાવ

**અ-નિષ્ઠુર** વિ. [સં.] જેનું હૃદય કઠોર નથી તેવું, દયાવાળું, અક્રૂર

**અનિષ્ઠુર-તા** સ્ત્રી. [સં.] દયા, અક્રૂરતા

**અ-નિષ્ણાત** વિ. [સં.] અપ્રવીણ, અપૂર્ણ જ્ઞાનવાળું

**અ-નિષ્પત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] અ-સંપ્રાપ્તિ, અસિદ્ધિ. (૨) અ-સમાપ્તિ

**અ-નિષ્પન્ન** વિ. [સં.] સંસિદ્ધ ન થયેલું, ન નીપજેલું

**અ-નિસૃષ્ટ** વિ. [સં.] નહિ છોડેલું. (૨) ધણી કે સહિયારીની અનુમતિ વિનાનું. (જૈન.)

**અ-નિસ્તાર** પું. [સં.] ફેંસલાનો અભાવ. (૨) ચુકવણાનો અભાવ. (૩) છુટકારાનો અભાવ

**અ-નિહત** વિ. [સં.] નહિ મારેલું, ન હણાયેલું. (૨) ઉપસર્ગાદિથી એટલે પરીષહ-ઉપદ્રવ વગેરેથી નહિ જિતાયેલું, ઉપસર્ગથી પરાભવ ન પામેલું. (જૈન.) (૩) તૂટે નહિ તેવા આયુષવાળું. (જૈન.)

**અનિ-હાં** કે.પ્ર. [જૂ. ગુ. अनि < સં. अन्यद् + ‘હાં’ ઉદ્ગાર] ‘અને એ’—જૂ. ગુ. માં વાક્યારંભે પદ્યમાં નિરર્થક વપરાતો ઉદ્ગાર

**અ-નિહિત** વિ. [સં.] ન મૂકેલું. (૨) ન સંઘરેલું

**અ-નિંદનીય** (-નિન્દ-), **અ-નિંદ્ય** (-નિન્દ્ય) વિ. [સં.] જેની નિંદા ન કરી શકાય તેવું, નિર્દોષ. (૨) (લા.) વખણાયેલું

**અ-નિંદિત** (-નિન્દિત) વિ. [સં.] ન નિંદાયેલું, નિર્દોષ. (૨) (લા.) વખણાયેલું. (૩) ઉત્તમ, પ્રશસ્ત

**અનિંદ્રિય** (અનિન્દ્રિય) વિ. [સં. अन् + इन्द्रिय] જેને ઇંદ્રિયો નથી તેવું (સિદ્ધ કોટિનું). (જૈન.)

**અનીક** ન. [સં.] સેના, સૈન્ય, લશ્કર [તેવું, અપાર

**અનીઠ**[1] વિ. [સં. अ-निष्ठित- > પ્રા. अणिट्ठिअ-] ઘટે નહિ

**અનીઠ**[2], **-ઠું** વિ. [સં. अनिष्ट-क- > પ્રા. अणिट्ठ-अ-] અણગમતું. (૨) અશુભ, અમંગળ

**અ-નીતિ** સ્ત્રી. [સં.] નીતિનો અભાવ, અનાચાર, દુરાચાર. (૨) (લા.) અત્યાચાર

**અનીતિ-કારક** વિ. [સં.] અનીતિનું કરનારું

**અનીતિ-ભર્યું** વિ. [+ જુઓ ‘ભરવું’ + ગુ. ‘યું’ ભૂ. કૃ.],

**અનીતિ-મય** વિ. [સં.] અનીતિવાળું

**અનીતિ-મૂલક** વિ. [સં.] અનીતિમાંથી થયેલું

**અનીતિ-યુક્ત** વિ. [સં.] અનીતિવાળું

**અનીપ્સિત** વિ. [સં. अन् + ईप्सित] ન ઇચ્છેલું, અનિચ્છિત. (૨) ક્રિયા વડે જેને પ્રાપ્ત કરવાને કર્તા ઇચ્છતો ન હોય તેવું (કર્મ). (વ્યા.)

**અનીશ** વિ. [સં. अन् + ईश] ઉપરી વિનાનું. (૨) અસમર્થ

**અનીશ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અનીશપણું. (૨) અસમર્થતા

**અનીશ્વર** વિ. [સં. अन् + ईश्वर] ઈશ્વર વિનાનું. (૨) ન-ધણિયાતું

**અનીશ્વર-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઈશ્વરતાનો અભાવ

**અનીશ્વર-વાદ** પું. [સં.] ઈશ્વર જેવું કોઈ નિયામક તત્ત્વ નથી એવો મત-સિદ્ધાંત, ‘ઍથીઝમ’ (હી. વ્ર.)

**અનીશ્વરવાદી** વિ. [સં., પું.] ઈશ્વર જેવા તત્ત્વનો અભાવ છે એવા મત-સિદ્ધાંતમાં માનનારું, નાસ્તિવાદી, ‘ઍથિસ્ટ’ (મન. રવ.)

**અનીસ, -સું** જુઓ ‘અણીસું.

**અનીહ** વિ. [સં. अन् + ईहा, બ.વ્રી.] તૃષ્ણા-આકાંક્ષા વિનાનું. (૨) નિશ્ચેષ્ટ [અભાવ

**અનીહા** સ્ત્રી. [સં. अन् + ईहा] અનિચ્છા. (૨) ચેષ્ટાનો

**અની-હાં** જુઓ ‘અનિ-હાં.’

**અનુ-** ઉપ. [સં.] (‘પાછળ’ ‘પછી’ ના અર્થનો ઉપસર્ગ ગુ. માં અનેક તત્સમ શબ્દોમાં વપરાય છે.) પાછળ

**અનુ-કથન** ન. [સં.] પાછળથી અનુસરીને કરેલું કથન. (૨) વાતચીત

**અનુ-કરણ** ન. [સં.] દેખાદેખી, નકલ

**અનુકરણ-કલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] અનુકરણ કરવાની આવડત

**અનુકરણ-પદ્ધતિ** સ્ત્રી. [સં.] જોઈ જોઈ ને શીખવાની રીત. (શિક્ષણ.)

**અનુકરણ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] અનુકરણ કરવાનું વલણ. (૨) અનુકરણ કરવાની દાનત

**અનુકરણ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] અનુકરણ કરવાની શક્તિ

**અનુકરણ-શબ્દ** પું. [સં.] ધ્વન્યાત્મક કે રવાનુકારી શબ્દ, 'ઓનોમૅટો-પોઇયા' (કે.પ્રા.) (વ્યા.)

**અનુકરણ-શીલ** વિ. [સં.] અનુકરણ કરવા ટેવાયેલું

**અનુકરણિયું¹** વિ. [+ ગુ. ઇયું.'' કર્તૃવાચક ત.પ્ર.] અનુકરણ કરનારું. [કરણથી સિદ્ધ થયેલું

**અનુકરણિયું²** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું.' ક્રિયાવાચક ત.પ્ર.] અનુ-

**અનુ-કરણીય** વિ. [સં.] અનુકરણ થઈ શકે તેવું, અનુકરણ કરવા જેવું

**અનુ-કર્તા** વિ. [સં., પું.] અનુકરણ કરનારું, નકલિયું. (૨) આજ્ઞાંકિત, આજ્ઞા પ્રમાણે કરનારું

**અનુ-કર્મ** ન. [સં.] અનુકરણ, નકલ

**અનુ-કર્ષણ** ન. [સં.] -ની પાછળનું ખેંચાણ. (૨) અર્થ બંધ-બેસતો કરવા માટે પૂર્વના વાક્યમાં આવી ગયેલા પદને પછીના વાક્યમાં લેવાપણું. (વ્યા.)

**અનુ-કલ્પ** પું. [સં.] મુખ્ય કલ્પ(વિધિ માટેના પદાર્થ)ની અવેજીમાં શાસ્ત્રે ચીંધેલો કલ્પ (જવ ન મળે તો ઘઉં કે ચોખા વાપરવાના પ્રકારનું વિધાન), ગૌણ કલ્પ, અવેજી પ્રકાર

**અનુ-કંપક** (-કમ્પક) વિ. [સં.] અનુકંપા-દયા રાખનારું

**અનુ-કંપન** (-કમ્પન) ન. [સં.] અનુકંપા, દયા

**અનુ-કંપનીય** (-કમ્પનીય) વિ. [સં] જુઓ 'અનુ-કંપ્ય.'

**અનુ-કંપા** (-કમ્પા) સ્ત્રી. [સં.] દયા. (૨) કૃપા, મહેર

**અનુ-કંપિત** (-કમ્પિત) વિ. [સં.] જેના ઉપર દયા બતાવ-વામાં આવી છે તેવું

**અનુકંપી** (-કમ્પી) વિ. [સં., પું.] અનુકંપા કરનારું, કૃપાળુ

**અનુ-કંપ્ય** (-કમ્પ્ય) વિ. [સં.] અનુકંપા કરાવાને પાત્ર

**અનુ-કારક** વિ. [સં.], **અનુ-કારી** વિ. [સં., પું.] અનુકરણ કરનારું

**અનુ-કાર્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'અનુકરણીય'.

**અનુ-કાલ** વિ. [સં.] સમયને અનુસરતું, સમયોચિત. (૨) ક્રિ.વિ યોગ્ય સમયે

**અનુકાલિક** વિ. [સં.] ક્રમ પ્રમાણે એના યોગ્ય સમયે થતું

**અનુ-કીર્તન** ન. [સં.] અનુકથન. (૨) ગુણવર્ણન. (૩) પ્રસિદ્ધિ, જાહેરાત

**અનુ-કૂલ(-ળ)** વિ. [સં.] ફાવતું આવતું, ગમતું, માફક આવતું. (૨) (લા.) હિતકર, ફાયદાકારક

**અનુ-કૂલ(-ળ)-તા** સ્ત્રી, **અનુ-કૂલન** ન. [સં.] અનુકૂળ થવા -રહેવાપણું, સવળ

**અનુ-કૂલિત** વિ. [સં.] -ને અનુકૂળ કરવામાં આવેલું

**અનુ-કૂળ** જુઓ, 'અનુકૂલ'.

**અનુકૂળ-તા** જુઓ 'અનુકૂલતા.'

**અનુ-કૃત** વિ. [સં.] જેનું અનુકરણ કરવામાં આવ્યું છે તેવું, નકલ કરાયેલું

**અનુ-કૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] અનુકરણ, નકલ. (૨) પું. [સં., સ્ત્રી.] એ નામનો એક અર્થાલંકાર. (કાવ્ય.)

**અનુ-કોણ** પું. [સં.] બે સમાંતર સુરેખાને છેદતી સુરેખાની એક બાજુના એઓની ઉપરના કે નીચેના બે ખૂણા-ઓમાંનો તે તે ખૂણો, 'કૉરસ્પૉન્ડિંગ ઍંગલ.' (ગ.)

**અનુક્ત** વિ. [સં. अन् + उक्त] ન કહેવાયેલું, અધ્યાહૃત રાખેલું, અકથિત. (૨) વાક્યમાં ક્રિયાપદથી વ્યક્ત ન થતું (કર્તા કે કર્મ). (વ્યા.)

**અનુક્ત-ગ્રાહ્ય** વિ. [સં.] કહ્યા સિવાય પકડી-સમજી લેવાય તેવું

**અનુક્તિ** સ્ત્રી. [સં. अन् + उक्ति] અકથન, અનુલ્લેખ

**અનુ-ક્રમ** પું. [સં.] એક પછી એક આવવું એ, શ્રેણી, હાર. (૨) (લા.) રીત, પદ્ધતિ. (૩) વ્યવસ્થા, નિયમ. (૪) આચાર, રિવાજ

**અનુ-ક્રમણિકા, અનુ-ક્રમણી** સ્ત્રી. [સં.] અનુક્રમ. (૨) ગ્રંથ-માંના વિષયો-પ્રકરણો વગેરેનાં પૃષ્ઠ બતાવતું સાંકળિયું

**અનુક્રમ-વાર** ક્રિ.વિ. [સં.] અનુક્રમ પ્રમાણે

**અનુક્રમાંક** (-ક્રમાઙ્ક) પું. [+ સં. अङ्क] અનુક્રમ બતાવતો આંક

**અનુક્રમે** ક્રિ.વિ. [સં. + ગુ., ત્રી.વિ., કે સા.વિ., પ્ર.] જુઓ 'અનુક્રમ-વાર'. [આવતી રોકકળ

**અનુ-ક્રંદન** (-ક્રન્દન) ન. [સં.] કોઈના રડવાની પાછળ કરવામાં

**અનુ-ક્રાંત** (-ક્રાન્ત) વિ. [સં.] પાછળ-પાછળ ઓળંગેલું. (૨) સેવેલું, આચરેલું

**અનુ-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] અનુકરણ, નકલ

**અનુ-ક્રોશ** પું. [સં.] (લા.) કૃપા-દયા-અનુકંપાની લાગણી

**અનુ-ક્ષણ** ક્રિ.વિ. [સં.] ક્ષણે ક્ષણે, પ્રત્યેક પળે

**અનુ-ક્ષિતિજ** વિ. [સં.] ક્ષિતિજને સમાંતર રહેલું, સમતળ

**અનુ-ગ** પું. [સં.] અનુયાયી, અનુગામી. (૨) અનુચર, નોકર, ચાકર, સેવક (૩) પ્રત્યયો નાશ પામતાં પ્રત્યયોની ગરજ સારતો વ્યુત્પાદ્ય નામયોગી, 'પોસ્ટ-પોઝિશન'– 'ને' 'થી' 'નું' 'માં' વગેરે. (વ્યા.)

**અનુ-ગણન** ન. [સં.] વારંવાર કરાતી ગણતરી

**અનુ-ગત** વિ. [સં.] પાછળ ગયેલું. (૨) (લા.) લાયક, ઘટતુ

**અનુગતાર્થ** વિ. [+ સં. अर्थ] મળતા અર્થવાળું, સમાનાર્થી. (૨) સહેલાઈથી સમઝાય તેવું

**અનુ-ગતિ** સ્ત્રી. [સં.] પાછળ જવું એ, અનુસરણ

**અનુગમ** પું. [સં.] અનુગમન. (૨) જે રૂપ કે ધર્મ જેટલા જેટલા પદાર્થોનું ગ્રહણ થઈ શકે તે રૂપ કે ધર્મનું તેટલું પદાર્થોમાં અનુસ્યૂત-પરોવાયેલા હોવાપણું. (તર્ક.). (૩) પદ પદચ્છેદ વિગ્રહ અન્વય વગેરે વ્યાખ્યાનપ્રકાર. (જૈન.) (૪) પૂર્વાપર વાક્યોનો અર્થ મેળવતાં બંધબેસતો અર્થ. (વેદાંત.) (૫.) વિશેષ વાત ઉપરથી સાધારણ વાતનું અનુમાન. (વેદાંત.) (૬) અમુક શાસ્ત્ર કે અમુક પુરુષે ચલાવેલી આચાર વિચાર અને શ્રદ્ધાની પદ્ધતિ, ધર્મ, રિલિજ્યન' (કિ.મ.) (ધર્મ.)

**અનુ-ગમન** ન. [સં.] અનુસરણ, પાછળ જવું એ. (૨) મરેલા પતિની પાછળ સતી થવાની ક્રિયા

**અનુગમ-વાક્ય** ન. [સં.] વ્યાપ્તિવાક્ય, ઉદાહરણ. (વેદાંત.)

**અનુગામિક** વિ. [સં.] અનુચર, નોકર. (૨) પું. અકર્તવ્ય-રૂપ ચૌદ અસદ્ અનુષ્ઠાન એટલે અયોગ્ય આચાર. (જૈન.) (૩) પું. અનુમાન ઉપરથી કરેલ નિશ્ચય, સાધ્ય-સાધક હેતુથી થતો વસ્તુનો નિર્ણય. (તર્ક.) [જતી સ્ત્રી

**અનુગામિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] પતિ પાછળ સતી થવા

**અનુ-ગામી** વિ. [સં., પું.] પાછળ જનારું. (૨) અનુકરણ કરનારું. (૩) વારસે આવનારું

**અનુ-ગુણ** વિ. [સં.] મળતા આવતા ગુણ-ધર્મવાળું, અનુરૂપ. (૨) પું. એ નામનો એક અર્થાલંકાર. (કાવ્ય.)

**અનુ-ગૃહીત** વિ. [સં.] જેના ઉપર કૃપા કરવામાં આવી હોય તેવું. (૨) (લા.) આભારી

**અનુ-ગૃહ્ય** વિ. [સં.] કૃપા કરાવાને યોગ્ય

**અનુગ્ર** વિ. [સં. अन् + उग्र] ઉગ્ર નહિ તેવું, સૌમ્ય, શાંત સ્વભાવનું [(૨) (લા.) શાપનું નિવારણ

**અનુ-ગ્રહ** પું. [સં.] કૃપા, મહેરબાની, પ્રસાદ, 'ફેવર'.

**અનુગ્રહ-કર્તા, અનુગ્રહ-કારી** વિ. [સં., પું.] અનુગ્રહ કરનાર

**અનુગ્રહ-ભાજન** વિ. [સં., ન.] અનુગ્રહ કરાવા પાત્ર

**અનુગ્રહી** વિ. [સં., પું.] અનુગ્રહ કરનારું, કૃપાળુ, મહેરબાન

**અનુ-ગ્રાહક** વિ. [સં.] અનુગ્રહ કરનાર. (૨) સમર્થક. (વ્યા.)

**અનુ-ગ્રાહ્ય** વિ. [સં.] અનુગ્રહ કરાવા પાત્ર, મહેરબાની કરાવા યોગ્ય

**અનુ-ચર** પું. [સં.] નોકર, સેવક, હજૂરિયો. (૨) નજીવો દોષ. (બૌદ્ધ). (૩) એક આકાશી પદાર્થની આસપાસ ફરતો બીજો આકાશી પદાર્થ, 'સેટેલાઈટ'

**અનુ-ચરિત** ન. [સં.] અનુકરણ, નકલ

**અનુચરી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] સ્ત્રી-નોકર, હજૂરિયણ, સેવિકા

**અનુચિત** વિ. [સં. अन् + उचित] ઉચિત—યોગ્ય નહિ તેવું, અયોગ્ય, અણઘટતું

**અનુચિત-તા** સ્ત્રી. [સં.] અઘટિતપણું, અનૌચિત્ય

**અનુચિત-ત્વ** ન. [સં.] અઘટિતપણું. (૨) પર્યાય બદલવાથી થતો શબ્દદોષ. (કાવ્ય.)

**અનુચિતાર્થ** પું. [+સં. अर्थ] અયોગ્ય અર્થમાં શબ્દનો પ્રયોગ થતાં થતો શબ્દદોષ. (કાવ્ય.)

**અનુ-ચિંતક** (–ચિન્તક) વિ. [સં.] સ્મરણ કરનારું, યાદ કરનારું

**અનુ-ચિંતન** (–ચિન્તન) ન. [સં.] વારંવાર વિચાર કરવાપણું. (૨) (લા.) કાળજી

**અનુ-ચિંતનીય** (-ચિન્ત-) વિ. [સં.] વારંવાર વિચાર કરાવાને યોગ્ય. (૨) યાદ કરવા જેવું

**અનુચ્ચ** વિ. [સં. अन् + उच्च] ઉચ્ચ નહિ તેવું, નીચું. (૨) (૨) હલકું, અધમ. (૩) ગ્રહોનું સ્થાન ઊંચું ન હોય તેવું. (જ્યો.)

**અનુચ્ચરિત, અનુચ્ચારિત** વિ. [સં. अन् + उच्चरित, उच्चारित] ઉચ્ચાર કર્યો ન હોય તેવું, ન બોલાયેલું, અનુક્ત. (૨) લેખનમાં લખાતું હોય તેવું (વર્ણ-સ્વર કે વ્યંજન; જેમકે 'ગત, રામ, કમળ' વગેરેમાંનો છેલ્લો 'અ'કાર). (વ્યા.)

**અનુચ્ચાર્ય** વિ. [સં. अन् + उच्चार्य] બોલી ન શકાય તેવું (૨) ન બોલવા જેવું, [વણ-બોટેલું

**અનુચ્છિષ્ટ** વિ. [સં. अन् + उच्छिष्ट] ઉચ્છિષ્ટ—એઠું નહિ તેવું,

**અનુચ્છેદ** પું. [સં. अन् + उच्छेद] પું. મૂળમાંથી ઉખેડી નાશ ન કરવાપણું. (૨) (લા.) રક્ષણ, રક્ષા

**અનુચ્છેદ્ય** વિ. [સં. अन् + उच्छेद्य] ઉખેડી નખાવાને યોગ્ય નહિ તેવું. (૨) (લા.) રક્ષણ કરવા જેવું

**અનુ(—નૂ)છ** ન. સીતાફળ.

**અનુ(—નૂ)છ-ડી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] સીતાફળનું ઝાડ, સીતાફળી

**અનુ-જ** વિ. [સં.] પાછળ જન્મેલું (નાનો ભાઈ કે બહેન-અનુજા)

**અનુ-જન** પું., ન. [સં., પું.] અનુચર, નોકર

**અનુ-જન્મા** પું. [સં.] પાછળ જન્મ થયો છે તેવો ભાઈ, નાનો ભાઈ

**અનુજા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] નાની બહેન

**અનુ-જાત** વિ. [સં.] પાછળથી જન્મેલું [ચાકર

**અનુ-જીવિતા**[1] વિ. [સં., પું.] પાછળ જીવનારું. (૨) નોકર,

**અનુજીવિ-તા**[2] સ્ત્રી. [સં.], —ત્વ ન. [સં.] અનુજીવીપણું, પાછળ જીવતા રહેવાપણું. (૨) દાસત્વ

**અનુજીવિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] અનુજીવી સ્ત્રી

**અનુજીવી** વિ. [સં., પું.] પાછળ જીવનારું, આશ્રિત. (૨) નોકર-ચાકર. (૩) માગણ, યાચક. (૪) વસવાયું

**અનુ-જીવ્ય** વિ. [સં.] જેની પાછળ જીવન ગુજારવાનું છે તેવું, નિભાવનારું (સ્વામી, શેઠ, પતિ વગેરે) [ઝાંખું

**અનુજ્જ્વલ(-ળ)** વિ. [સં. अन् + उज्ज्वल] અપ્રકાશિત,

**અનુ-જ્ઞા** સ્ત્રી. [સં.] અનુમતિ, પરવાનગી, (૨) વિદાય થવાની પરવાનગી. (૩) આદેશ, આજ્ઞા, હુકમ, અનુમત વિધિ. (૪) વિકલ્પ બુદ્ધિના વિષયભૂત સર્વ પદાર્થોને આત્મસ્વરૂપે જાણવા એ. (વેદાંત.). (૫) એ નામનો એક અર્થાલંકાર. (કાવ્ય.)

**અનુ-જ્ઞાત** વિ. [સં.] જે વિશે અનુજ્ઞા આપવામાં આવી છે તેવું, અનુમત [આપનારું

**અનુ-જ્ઞાતા** વિ. [સં., પું.], **અનુ-જ્ઞાપક** વિ. [સં.] અનુજ્ઞા

**અનુજ્ઞા-પત્ર** પું [સં., ન.] રજા-ચિઠ્ઠી, આજ્ઞાપત્ર

**અનુ-જ્ઞાપન** ન., **—ના** સ્ત્રી. [સં.] અનુજ્ઞા આપવાની ક્રિયા

**અનુ-જ્ઞાપિત** વિ. [સં.] જેને પરવાનગી આપવામાં આવી હોય તેવું

**અનુ-તપ્ત** વિ. [સં.] અનુતાપ પામેલું, પશ્ચાત્તાપ પામેલું. (૨) ખેદવાળું, દુઃખતપ્ત [અફસોસ

**અનુ-તાપ** પું., **—પન** ન. [સં.] પશ્ચાત્તાપ, પસ્તાવો,

**અનુ-તાપિત** વિ. [સં.] જેને અનુતાપ કરાવવામાં આવ્યો હોય તેવું. (૨) પશ્ચાત્તાપ પામેલું

**અનુ-તાપી** વિ. [સં., પું.] પશ્ચાત્તાપ કરનારું

**અનુ-તાલીમ** વિ. [+ જુઓ 'તાલીમ'.] તાલીમ લીધા પછીનું (પરીક્ષા વગેરે)

**અનુત્કટ** વિ. [સં. अन् + उत्कट] ઉત્કટ-ઉગ્ર નથી તેવું

**અનુત્કટ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અનુગ્રતા

**અનુત્કર્ષ** પું. [સં. अन् + उत्कर्ष] ઉત્કર્ષ-ચડતીનો અભાવ, પડતી, અવદશા

**અનુત્કર્ષક** વિ. [સં. अन् + उत्कर्षक] અવદશા કરનારું, પડતી લાવી આપનારું

**અનુત્કર્ષણ** ન. [સં. अन् + उत्कर्षण] પડતી, અવદશા

**અનુત્તમ** વિ. [સં. अन् + उत्तम] જેનાથી કોઈ બીજું ઉત્તમ નથી તેવું, સર્વોત્તમ

**અનુત્તમ-તા** સ્ત્રી. [સં.] શ્રેષ્ઠતા

**અનુત્તર** વિ. [સં. अन् + उत्तर] જવાબ આપ્યો ન હોય તેવું, જવાબ આપવાના વિષયમાં મૂંગું

**અનુત્તરિત** વિ. [સં. अन् + उत्तरित] જેનો જવાબ આપવામાં નથી આવ્યો તેવું

**અનુત્તીર્ણ** વિ. [સં. अन् + उत्तीर्ण] પાર ન ઊતરેલું, નાપાસ

**અનુત્તેજિત** વિ. [સં. अन् + उत्तेजित] ઉશ્કેરવામાં ન આવેલું

**અનુત્થાન** ન. [સં. अन् + उत्थान] ઉત્થાનનો અભાવ, ઊભા ન થવાપણું

**અનુત્પત્તિ** સ્ત્રી. [સં. अन् + उत्पत्ति] ઉત્પત્તિનો અભાવ, ઉત્પન્ન ન થવાપણું, પેદાશનો અભાવ [ન થયેલું

**અનુત્પન્ન** વિ. [સં. अन् + उत्पन्न] ઉત્પન્ન ન થયેલું, પેદા

**અનુત્પાદ** પું. [સં. अन् + उत्पाद] જુઓ 'અનુત્પત્તિ'.

**અનુત્પાદક** વિ. [સં. अन् + उत्पादक] ઉત્પન્ન કરી કે આપી ન શકે તેવું

**અનુત્પાદ્ય** વિ. [સં. अन् + उत्पाद्य] ઉત્પન્ન ન કરાવી શકે તેવું–કરી ન શકે તેવું. (૨) અફલદ્રુપ

**અનુત્પાદ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અનુત્પાદ્યપણું

**અનુત્પ્રેક્ષિત** વિ. [સં. अन् + उत्प्रेक्षित] જેની ઉત્પ્રેક્ષા કરવામાં નથી–જેની સંભાવના કરવામાં નથી આવી તેવું, કલ્પના બહારનું, અણધાર્યું [નાઉમેદી

**અનુત્સાહ** પું. [સં. अन् + उत्साह] ઉત્સાહનો અભાવ,

**અનુત્સાહક** વિ. [સં. अन् + उत्साहक] ઉત્સાહ ન કરાવનારું, ઉમંગ ન કરાવનારું [વિનાનું

**અનુત્સાહી** વિ. [સં. अन् + उत्साही, પું.] ઉત્સાહ-ઉમંગ

**અનુત્સુક** વિ. [સં. अन् + उत्सुक] ઉત્કંઠા વિનાનું, જાણવાની ઇચ્છા વિનાનું, અનાતુર

**અનુત્સુક-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉત્કંઠાનો અભાવ

**અનુત્સૃષ્ટ** વિ. [સં. अन् + उत्सृष्ट] છોડી મૂકવામાં ન આવેલું, અત્યક્ત, અમુક્ત

**અનુદક** વિ. [સં. अन् + उदक] પાણી વિનાનું

**અનુદય** પું. [સં. अन् + उदय] ઉદયનો અભાવ, ચડતી ન થવાપણું [પાછળથી કરવામાં આવતો ખ્યાલ

**અનુ-દર્શન** ન. [સં.] પાછળથી જોવાની ક્રિયા. (૨) પાછળ

**અનુ-દર્શી** વિ. [સં., પું.] કામ અને એના પરિણામની દૃષ્ટિવાળું. (૨) વિવેચક. (વેદાંત.)

**અનુદાત્ત** વિ. [સં. अन् + उदात्त] ઉમદા નહિ તેવું. (૨) નીચે ભાગે થતું ઉચ્ચારણ જેનું છે તેવું (સ્વરોચ્ચારણ). (વ્યા., સંગીત.)

**અનુદાત્ત-તા** સ્ત્રી. [સં.] સ્વભાવનું ઉમદા ન હોવાપણું, સ્વભાવની સંકુચિતતા. (૨) સ્વરનું નીચેથી થતું ઉચ્ચારણ. (વ્યા., સંગીત.)

**અનુદાર** વિ. [સં. अन् + उदार] ઉદારતાના અભાવવાળું, સંકુચિત દિલનું. (૨) (લા.) રૂઢિવાદી

**અનુદાર-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉદારતાનો અભાવ

**અનુદિત[1]** વિ. [સં. अन् + उदित] ઉદય પામ્યા વિનાનું, નહિ ઊગેલું. (૨) ફળ આપવાની સ્થિતિમાં ન હતું તેવું

**અનુદિત[2]** વિ. [સં. अन् + उदित] ન કહેલું, અ-કથિત

**અનુ-દિન** ક્રિ.વિ. [સં.] પ્રતિદિન, દરરોજ, હમેશાં, નિત્ય

**અનુદીર્ણ** વિ. [સં. अन् + उदीर्ण] ફળ આપવાની સ્થિતિમાં નહિ આવેલું. (જૈન.) વિનાનું. (૨) નહિ ઇચ્છેલું

**અનુદ્દિષ્ટ** વિ. [સં. अन् + उद्दिष्ट] નહિ ઉદ્દેશાયેલું, જણાવ્યા

**અનુદ્દીપ્ત** વિ. [સં. अन् + उद्दीप्त] ઉદ્દીપ્ત ન કરેલું, ન પેટાવાયેલું. (૨) નહિ ઉશ્કેરાયેલું, શાંત [હોવાપણું

**અનુદ્દેશ** પું. [સં. अन् + उद्देश] ઉદ્દેશનો અભાવ, ઇરાદો ન

**અનુદ્ધત** વિ. [સં. अन् + उद्धत] ઉદ્ધતાઈ વિનાનું, વિનીત, નમ્ર, સભ્યતાવાળું

**અનુદ્ધાર** પું. [સં. अन् + उद्धार] ઉદ્ધારનો અભાવ, છુટકારો ન થવાપણું. (૨) મોક્ષ ન મળવાપણું

**અનુદ્ધૃત** વિ. [સં. अन् + उद्धृत] ઉદ્ધાર કર્યા વિનાનું. (૨) અવતરણ તરીકે ન લેવામાં આવેલું

**અનુદ્બુદ્ધ** વિ. [સં. अन् + उद्बुद्ध] ઉદ્બોધ નથી પામ્યું તેવું, નહિ જાગેલું (સમઝદારીના વિષયમાં)

**અનુદ્ભૂત** વિ. [સં. अन् + उद्भूत] ઉત્પન્ન ન થયેલું. (૨) બહાર ઊગી ન નીકળેલું [કરે તેવું. (૨) આળસુ

**અનુદ્યત** વિ. [સં. अन् + उद्यत] તૈયાર નહિ તેવું. કામ ન

**અનુદ્યમ** પું. [સં. अन् + उद्यम] ઉદ્યમનો અભાવ, કામધંધો ન હોવાપણું [(૨) (લા.) બેકાર

**અનુદ્યમી** વિ. [સં., પું.] ઉદ્યમ-કામધંધો ન કરતું હોય તેવું.

**અનુદ્યુક્ત** વિ, [સં. अन् + उद्युक्त] કામ કરવા માટે તૈયાર ન થયેલું. (૨) અનુદ્યોગી

**અનુદ્યોગ** પું. [સં. अन् + उद्योग] ઉદ્યોગનો અભાવ, કામધંધાનો અભાવ. (૨) અણોજો, છૂટીનો દિવસ

**અનુદ્યોગી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અનુદ્યમી'.

**અનુ-દ્રુત** વિ. [સં.] પાછળ દોડેલું. (૨) ન. માત્રાનો ચોથો ભાગ, અડધા દ્રુત જેટલા વખતનું માપ. (સંગીત.)

**અનુદ્વિગ્ન** વિ. [સં. अन् + उद्विग्न] ઉદ્વેગ ન પામેલું, ખિન્નતા વિનાનું. (૨) નહિ કંટાળેલું [(૨) નચિંતપણું

**અનુદ્વેગ** પું. [સં. अन् + उद्वेग] ઉદ્વેગનો–ખિન્નતાનો અભાવ.

**અનુદ્વેગ-કર** વિ. [સં.], **અનુદ્વેગ-કારી** વિ. [સં., પું] ઉદ્વેગ ન કરાવનારું, ખેદ ન કરાવનારું

**અનુ-ધર્મ** પું., **૦તા** સ્ત્રી. [સં.] સરખાં ધર્મ-લક્ષણ હોવાપણું, ગુણોની સમાનતા

**અનુધાર્મિક** વિ. [સં.] ગુણો-ધર્મો-લક્ષણોની સમાનતાવાળું

**અનુ-ધાવન** ન. [સં.] પાછળ દોડવું એ, નાસી ગયેલાની પૂંઠ પકડવી એ. (૨) દોડધામ

**અનુ-ધ્યાન** ન. [સં.] સતત ચિંતન. (૨) શુભ ચિંતન

**અનુ-ધ્વનિ** પું. [સં.] પ્રતિધ્વનિ, પડઘો

**અનુ-નય** પું. [સં.] વિનવણી, આજીજી, કાલાવાલા. (૨) મનામણું, સાંત્વન. (૩) સંવનન, પ્રિયારાધન, 'કોર્ટ-શિપ' (દ. બા.) [આપનાર

**અનુનયી** વિ. [સં., પું.] વિનવણી કરનાર. (૨) સાંત્વન

**અનુ-નાદ** પું. [સં.] પ્રતિધ્વનિ, પડઘો. (૨) રણકાર

**અનુ-નાદક** વિ. [સં.] પ્રતિધ્વનિ ઉપજાવનારું (સાધન)

**અનુ-નાદિત** વિ. [સં.] જેનો પડઘો પડ્યો હોય તેવું

**અનુનાદી** વિ. [સં., પું.] પ્રતિધ્વનિ-પડઘો કરનારું. (૨) રણકો આપનારું

**અનુ-નાસિક** વિ. [સં.] નાકની મદદથી ઉચ્ચરિત થતું (સ્વરોચ્ચારણ). (**નોંધ :** આ ઉચ્ચારણ અનુસ્વારથી ભિન્ન છે. 'અનુસ્વાર' સ્વર પછી વધી પડતું નાસિકોચ્ચારણ છે, જયારે 'અનુનાસિક' એ સ્વરધર્મ છે; હ્રસ્વ સ્વર અનુનાસિક થતાં લઘુ જ રહે છે, એ 'ગુરુ' બનતો નથી. ભારતીય વર્ણમાલામાં ઙ ઞ ણ ન મ આ પાંચ વ્યંજનોને 'અનુનાસિક' કહ્યા છે. વ્યંજન પોતે અનુનાસિક નથી, એની પૂર્વેનો સ્વર અનુનાસિક ઉચ્ચરિત થતો હોય છે : 'વાઙ્મય' અને 'વાંગ્મય'ના ઉચ્ચારણમાં લેશ પણ તફાવત નથી. 'અનુસ્વાર' એ સ્વતંત્ર ધ્વનિઘટક છે.)

**અનુનાસિક-તા** સ્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] નાકમાંથી ઉચ્ચારણનું નીકળવાપણું, ગુંગણું ઉચ્ચારણ

**અનુ-નિર્દેશ** પું. [સં.] પાછળથી કરવામાં આવેલો ઉલ્લેખ

**અનુ-નેય** વિ. [સં.] વિનવણીથી વશ કરવા જેવું. (૨) (લા.) નરમ પ્રકૃતિનું, કોમળ સ્વભાવનું

**અનુનેય-તા** સ્રી. [સં.] વિનવણીથી વશ કરાવાની સ્થિતિ

**અનુન્નત** વિ. [સં. अन् + उन्नत] ઊંચું નહિ તેવું. (૨) (લા.) ગર્વ-અભિમાન વિનાનું

**અનુન્મત્ત** વિ. [સં. अन् + उन्मत्त] ઉન્મત્ત નહિ તેવું, ગાંડપણ વિનાનું. (૨) (લા.) શાંત, ધીરું

**અનુપ** વિ. [સં. अनुपमનું ટૂંકું રૂપ ગુ. માં; એ જૂ. ગુ. માં 'અનૂપ' છે.] જુઓ 'અનુપમ.'

**અનુપકાર** પું. [સં. अन् + उपकार] ઉપકારનો અભાવ, અપકાર

**અનુપકારી** વિ. [+ સં. उपकारी, પું.] અપકાર કરનારું, અપકારી, કૃતઘ્ન

**અનુપકૃત** વિ. [સં. अन् + उप०] ઉપકાર નહિ કરાયેલું

**અનુ-પતન** ન. [સં.] પાછળથી પડવું એ. (૨) ક્રમે ક્રમે ઊતરી આવવું એ, અનુપાત, પ્રમાણ, 'પ્રોપોર્શન'

**અનુ-પથ** પું. [સં.] અનુકૂળ માર્ગ, અનુસરવા જેવો માર્ગ

**અનુ-પદ** ક્રિ. વિ. [સં.] પગલે પગલે, અનંતર, પછી

**અનુ-પદવી** સ્રી. [સં.] અનુપથ, પાછળ જવાની કેડી

**અનુપદિષ્ટ** વિ. [સં. अन् + उप०] જેને ઉપદેશ દેવામાં નથી આવ્યો તેવું. (૨) જે વિશે ઉપદેશ દેવામાં નથી આવ્યો તેવું

**અનુપનીત** વિ. [સં. अन् + उप०] જેને નજીક લઈ જવામાં આવ્યું નથી તેવું. (૨) જેને જનોઈની દીક્ષા આપવામાં આવી નથી તેવું (દ્વિજ-બાલક)

**અનુપપત્તિ** સ્રી. [સં. अन् + उप०] લાગુ ન થવાપણું. (૨) દલીલ ન હોવાપણું, પુરાવાનો અભાવ. (તર્ક.)

**અનુપપન્ન** વિ. [સં. अन् + उप०] પુરાવો કે દલીલ નથી તેવું. (૨) અસંગત. (૩) અસિદ્ધ, સાબિત ન થાય તેવું

**અનુપભુક્ત** વિ. [સં. अन् + उप०] નહિ ભોગવેલું, વણ-માણ્યું

**અનુપમ** વિ. [સં. अन् + उपमा, બ. વ્રી.] જેની સરખામણી નથી તેવું, અતુલ, અનુપ, અજોડ. (૨) (લા.) સર્વશ્રેષ્ઠ

**અનુપમ-તા** સ્રી. [સં.] સરખાવી ન શકાય તેવો ભાવ

**અનુપમેય, અનુપમ્ય** વિ. [સં. अन् + उप०] ઉપમા આપી ન શકાય તેવું, અજોડ. (૨) (લા.) સર્વશ્રેષ્ઠ

**અનુપયુક્ત** વિ. [સં. अन् + उप०] ઉપયોગમાં ન આવ્યું હોય તેવું. (૨) નકામું, બિન-ઉપયોગી

**અનુપયોગ** પું, [સં. अन् + उप०] ઉપયોગ ન થવાની સ્થિતિ, બિનજરૂરિયાત

**અનુપયોગિ-તા** સ્રી. [સં.] બિન-જરૂરી હોવાપણું

**અનુપયોગી** વિ. [+ સં. उपयोगी, પું.] બિન-જરૂરી, કામમાં આવે નહિ તેવું

**અનુ-પલ(-ળ)** ક્રિ. વિ. [સં.] પળે પળે, ક્ષણે ક્ષણે

**અનુપલબ્ધ** વિ. [સં. अन् + उप०] નહિ મેળવવામાં આવેલું, અપ્રાપ્ત. (૨) (લા.) નહિ જાણેલું [હોવાપણું

**અનુપલબ્ધિ** સ્રી. अन् + उप०] અ-પ્રાપ્તિ. (૨) પ્રત્યક્ષ ન

**અનુપવીત** વિ. [સં. अन् + उप०] જુઓ 'અનુપનીત'.

**અનુપસ્થ** વિ. [સં. अन् + उपस्थ] નજીક ન હોય તેવું, આઘેનું

**અનુપસ્થાન** ન. [સં. अन् + उप०] અનુપસ્થિતિ, ગેરહાજરી

**અનુપસ્થાયી** વિ. [સં. अन् + उपस्थायी, પું.] નજીક નહિ રહેનારું

**અનુપસ્થિત** વિ. [સં. अन् + उप०] ગેરહાજર

**અનુપસ્થિતિ** સ્રી. [સં. अन् + उप०] ગેરહાજરી

**અનુપહત** વિ. [સં. अन् + उप०] ઇજા પામ્યા વિનાનું. (૨) (લા.) નહિ વપરાયેલું, કોરું

**અનુપહસનીય** વિ. [સં. अन् + उप०] મશ્કરી ન કરવા જેવું

**અનુ-પાત** પું. [સં.] જુઓ 'અનુપતન.'

**અનુપાતી** વિ. [સં., પું.] અનુસરનારું. (૨) મળતું આવતું, સરખું, 'સિમિલર' (ગ.)

**અનુપાધિક** વિ. [સં. अन् + उपाधि + क] ઉપાધિ વિનાનું, માનસિક બોજા વિનાનું. (૨) ન. નિર્વાણ, મોક્ષ. (બૌદ્ધ.)

**અનુ-પાન** ન. [સં.] ઔષધની સાથે કે એની ઉપર ખાવામાં અથવા પીવામાં આવતી વસ્તુ (મધ ગોળ વગેરે)

**અનુપાય** પું. [સં. अन् + उपाय] ઉપાયનો અભાવ. (૨) વિ. નિરુપાય [ન હોય તેવું, 'અનર્ન્ડ'

**અનુપાર્જિત** પું. [સં. अन् + उपार्जित] કામધંધો કરીને મેળવેલુ

**અનુ-પાલક** વિ. [સં.] રક્ષણ કરનારું, પાલન કરનારું

**અનુ-પાલન** ન. [સં.] રક્ષણ, પાલન, જતન

**અનુ-પૂરક** વિ. [સં.] અનુપૂર્તિ કરનારું

**અનુ-પૂર્તિ** સ્રી. [સં.] પાછળ કરવામાં આવતો ઉમેરો, પુરવણી. (૨) (લા.) ઉશ્કેરણી

**અનુપેક્ષણીય, અનુપેક્ષ્ય** વિ. [સં. अन् + उपे०] જેના તરફ બેદરકારી ન કરાય તેવું, ધ્યાનમાં લેવા જેવું [ઉમેરો

**અનુ-પ્રદાન** ન. [સં.] ચાલુ દેણગી, 'રિકરન્ટ ગ્રાન્ટ'. (૨)

**અનુ-પ્રવિષ્ટ** વિ. [સં.] પાછળથી દાખલ થયેલું

**અનુ-પ્રવેશ** પું. [સં.] પાછળથી દાખલ થવાની ક્રિયા

**અનુ-પ્રશ્ન** પું. [સં.] પૂર્વના સવાલના અનુસંધાનમાં પુછાતો સવાલ, ઉપપ્રશ્ન

**અનુ-પ્રસક્તિ** સ્રી. [સં.] આસક્તિ, લગની. (૨) શબ્દોનો યૌક્તિક ઉત્તરોત્તર સંબંધ, ઉત્તરોત્તર થતી યુક્તિ-પ્રયુક્તિ

**અનુ-પ્રસૂતિ** વિ. [સં.] પ્રસવ થયા પછીનું, 'પૅાસ્ટ-નેન્ટલ'
**અનુ-પ્રાણન** ન. [સં.] પ્રાણ પૂરવાની ક્રિયા, જીવવાળું બનાવવાપણું
**અનુ-પ્રાણિત** વિ. [સં.] જેમાં જીવનનો સંચાર કર્યો હોય તેવું. (૩) પ્રેરાયેલું. (૩) ન. આત્મરક્ષણની પ્રેરણા (ન. ભો.)
**અનુ-પ્રાસ** પું. [સં.] એ નામના શબ્દાલંકારોનો સમૂહ, વર્ણ-સગાઈ (સ્વર-વ્યંજનોની ગદ્ય-પદ્યમાં ચોક્કસ પ્રકારના આવર્તન-વાળી વર્ણરચના). (કાવ્ય.)
**અનુ-બદ્ધ** વિ. [સં.] બાંધેલું, જોડેલું, સંબદ્ધ
**અનુબદ્ધ-તા** સ્ત્રી, **-ત્વ** ન. [સં.] સાપેક્ષતા, 'રિલેટિવિટી'
**અનુ-બંધ** (-બન્ધ) પું. [સં.] સંબંધ. (૨) ચાલુ અનુક્રમ. (૩) આગળ પાછળનો સંબંધ, 'કો-રિલેશન'. (૪) વિષય પ્રયોજન અધિકારી અને સંબંધ એ ચારનો સમૂહ. (વેદાંત.)
**અનુબંધ-દયા** (-બન્ધ-) સ્ત્રી. [સં.] દયાના આઠ પ્રકારમાંનો એક પ્રકાર. (જૈન.) [જ્ઞાન. (૨) સ્મરણ
**અનુ-બોધ** પું. [સં.] પાછળથી થયેલો બોધ, પાછળથી આવેલું
**અનુ-ભવ** પું. [સં.] કરવાથી-જોવાથી-અભ્યાસથી-અવલોકનથી -સીધા પરિચયથી આવેલી સમઝ, સીધો પરિચય, ઇંદ્રિગગમ્ય પરિચય, 'રિયાલિ-ઝેશન'
**અનુભવ-ગમ્ય** વિ. [સં.] ઇંદ્રિયગમ્ય પરિચયથી સમઝી શકાય તેવું, 'પૅાઝિટિવ'. (બ.ક.ઠા.) [આવે તેવું
**અનુભવ-ગોચર** વિ. [સં., પું.] અનુભવથી જાણમાં—સમઝમાં
**અનુભવ-જન્ય** વિ. [સં.] અનુભવથી મળે તેવું
**અનુભવ-જ્ઞાન** ન. [સં.] અનુભવથી મેળવેલું જ્ઞાન
**અનુભવ-નિષ્ઠ** વિ. [સં.] નિર્ણય-ગામી, વિગમનાત્મક, 'ઇન્ડક્ટિવ' (રા. વિ.) ['ઍાપ્રિયોરી'
**અનુભવ-પર, ૦ક** વિ. [સં.] સહજોપલબ્ધ, અનુભવગમ્ય,
**અનુભવ-મૂલક** વિ. [સં.] જેના મૂળમાં અનુભવ છે તેવું, અનુભવેલું, પરિચય-સિદ્ધ
**અનુભવવું** સ. ક્રિ. [સં. अनु + भू-भव्, તત્સમ] અનુભવ કરવો, ઇંદ્રિયગમ્ય પરિચય સાધવો. (૨) (લા.) પ્રયોગ કરવો. **અનુભવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અનુભવાડ(-વ)વું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**અનુભવ-વાદ** પું. [સં.] અનુભવ-સિદ્ધિથી સુગમ થવાનો મત-સિદ્ધાંત, 'એમ્પિરિસિ-ઝમ' (અ.ક.)
**અનુભવવાદી** વિ. [સં., પું.] અનુભવ-વાદમાં માનનારું
**અનુભવ-શુદ્ધ** વિ. [સં.] અનુભવની ચકાસણીમાંથી ગળાઈને આવેલું, અનુભવસિદ્ધ
**અનુભવ-સિદ્ધ** વિ. [સં.] અનુભવથી નીવડી આવેલું, 'ઍપોસ્ટેરિયોરી', 'એમ્પિરિકલ' (હ. દ્વા.)
**અનુભવાડ(-વ)વું** જુઓ 'અનુભવવું'માં.
**અનુભવાતીત** વિ. [+ સં. अतीत] જ્યાં અનુભવ પહોંચી ન શકે તેવું, 'ટ્રાન્સેન્ડેન્ટલ'
**અનુભવાતીત-વાદ** પું. [સં.] જેમાં અનુભવ પહોંચી ન શકે એવું માનવામાં આવે છે તેવો મત-સિદ્ધાંત, 'ટ્રાન્સેન્ડે-ન્ટલિઝમ' (મ. ન.) [માનનારું
**અનુભવાતીતવાદી** વિ. [સં., પું.] અનુભવાતીત-વાદમાં
**અનુભવાત્મક** વિ. [+ સં. आत्मन्+क] અનુભવવાળું, અનુ-ભવથી બનેલું
**અનુભવાનંદ** (-નન્દ) પું. [+ સં. आनन्द] અનુભવને લઈ મળતો આનંદ
**અનુભવાર્થી** વિ. [+ સં. अर्थी, પું.] અનુભવની ઇચ્છાવાળું
**અનુભવાવવું, અનુભવાવું** જુઓ 'અનુભવવું'માં.
**અનુભવી** વિ [સં., પું.] અનુભવ લીધો છે તેવું, નિષ્ણાત, પાવરધું, 'વેટરન' ['એમ્પિરિસિ-ઝમ' (અ. ક.)
**અનુભવૈકવાદ** પું. [+ સં. एक-वाद] જુઓ 'અનુભવવાદ.'
**અનુભવૈકવાદી** વિ. [સં., પું.] અનુભવૈકવાદમાં માનનારું
**અનુ-ભાવ** પું. [સં.] પ્રભાવ, પ્રતાપ. (૨) તીવ્ર કે મંદરૂપે ક્રિયાના રસનો અનુભવ કરવાપણું. (જૈન.) (૩) કર્મની ફળ આપવાની શક્તિ, 'રિસોન્સ'. (જૈન.) (૪) મનોગત ભાવનો બાહ્ય ઉપચાર, આલંબન વિભાવ અને ઉદ્દીપન વિભાવથી થતી અસરનો અભિનેતા નાયક-નાયિકા કે અન્ય પાત્રો દ્વારા વ્યક્ત થતો રસાનુલક્ષી શારીરિક અભિનય, 'એક્સ્પ્રેશન', (મ. ન.), 'બૅાડિલી રિસોન્સ' (કે. હ.). (કાવ્ય.)
**અનુ-ભાવક** વિ. [સં.] અનુભવ કે સમઝ આપનારું
**અનુભાવક-તા** સ્ત્રી. [સં.] સમઝ-શક્તિ
**અનુ-ભાવન** ન. [સં.] રસાનુલક્ષી અભિનય, 'રિપ્રોડક્શન' (પ્રા. વિ.) [થયેલું
**અનુ-ભૂત** વિ. [સં.] અનુભવેલું. (૨) (લા.) સિદ્ધ, નક્કી
**અનુ-ભૂતિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અનુભવ'.
**અનુ-મત** વિ. [સં.] મંજૂર રાખેલું, સંમત કરેલું. (૨) મન-ગમતું. (૩) ન. અનુમતિ, સંમતિ
**અનુ-મતિ** સ્ત્રી. [સં.] અનુજ્ઞા, સંમતિ. (૨) અનુમોદન, ટેકો (૨) અનુમાન 'ડિડક્શન'. (તર્ક.)
**અનુમતિ-પત્ર** પું. [સં., ન.] મંજૂરી બતાવનાર પત્ર, પરવાનો, રજાચિઠ્ઠી. (૨) સંમતિદર્શક પત્ર
**અનુ-મરણ** ન. [સં.] પતિ દૂર દેશ-વિદેશમાં મરી જતાં એના એકાદ ચિહ્નને સાથે રાખી સતી થવાની ક્રિયા
**અનુ-મંતા** (-મન્તા) વિ. [સં., પું.], **-તૃ** (-મન્તૃ) વિ. [સં.] અનુમતિ આપનાર [માં આવતો સંસ્કાર
**અનુ-મંત્રણ** (-મન્ત્રણ) ન. [સં.] મંત્રો તેમજ સ્તોત્રોથી કરવા-
**અનુ-મંત્રણા** (-મન્ત્રણા) સ્ત્રી. [સં.] એક મંત્રણા પૂરી થયા પછી એના અનુસંધાનમાં કરવામાં આવતી મંત્રણા—વિચારણા
**અનુ-મા** સ્ત્રી. [સં.] પ્રતિકૃતિ, પ્રતિમા, છાયા, પ્રતિબિંબ, 'ઇમે(વ્ઇ)જ' (પ્રા. વિ.)
**અનુ-માન** ન. [સં.] સંભાવના, તર્ક, અટકળ. (૨) શુમાર, અડસટ્ટો, અંદાજ, 'હાઇપોથીસિસ'. (૩) સિદ્ધાંત ઉપરથી મેળવેલો નિર્ણય, 'ઇન્ફરન્સ' (હી. ત્ર.). (૩) એ નામનો એક અર્થાલંકાર. (કાવ્ય). (૫) એક જ્ઞાન ઉપરથી થતું બીજું જ્ઞાન, અનુમિતિનું સાધન, 'ડિડક્શન' (મ. ન.) (તર્ક.) (તર્કશાસ્ત્રનાં ચાર પ્રમાણોમાંનું એક.) [ચિહ્ન. (ગ.)
**અનુમાન-ચિહ્ન** ન. [સં.] એક પ્રકારનું સંભાવના બતાવનારું
**અનુમાન-પ્રપંચ** (-પ્રપઞ્ચ) પુ. [સં.] અનુમિતિ, પૂર્ણાનુમાન, 'સિલોજિ-ઝમ' (દ. બા.)
**અનુમાન-શૃંખલા** (-શૃઙ્ખલા) સ્ત્રી. [સં.] એક અનુમાન પછી એને સાધન બનાવી ઉત્તરોત્તર અનુમાન કર્યે જવાં એ (દ. બા).
**અનુમાન-સિદ્ધ** વિ. [સં.] સહજોપલબ્ધ, સ્વતઃસિદ્ધ,

'એપ્રિયોરી'. (૨) ધારણાથી સિદ્ધ થયેલું, 'પ્રીઝમ્પ્ટિવ'
**અનુમાન-વાક્ય** ન. [સં.] અનુમાનમાં ઉપયોગી પાંચ અવયવોવાળું વાક્ય. (તર્ક.)
**અનુમાનવું** સ.ક્રિ. [સં. अनु-मान्, તત્સમ] અનુમાન કરવું, સંભાવના કરવી, અટકળવું. **અનુમાનાવું** કર્મણિ. ક્રિ. **અનુમાનાવવું**, પ્રે., સ.ક્રિ.
**અનુમાનાવવું, અનુમાનાવું** જુઓ 'અનુમાનવું' માં.
**અનુ-માનિત** વિ. [સં.] જેનું અનુમાન કરવામાં આવ્યું છે તેવું, અડસટ્ટેલું, અંદાજી
**અનુ-માપક** વિ. [સં.] અનુમાનનું કારણ હોય તેવું. (તર્ક.)
**અનુ-માપન** ન. [સં.] કોઈ પણ પ્રવાહી મિશ્રણમાંના રાસાયણિક તત્ત્વનો ખ્યાલ મેળવવા એના સહકારી તત્ત્વનો કરવાનો નિશ્ચય, 'ટાઇટ્રેશન' (અ. ક.)
**અનુ-મિત** વિ. [સં.] અટકળેલું, અટકળથી જાણેલું, અનુમાનિત [ભાન. (તર્ક.)
**અનુમિત-પ્રમા** સ્ત્રી. [સં.] અનુમાન ઉપર રચાયેલું પ્રમાણ-
**અનુ-મિતિ** સ્ત્રી. [સં.] અનુમાનથી—અનુમાન પ્રમાણથી પ્રાપ્ત થયેલું જ્ઞાન, 'ઇન્ફરન્સ' (મ. ન.) (તર્ક.)
**અનુમિતિ-પ્રમા** સ્ત્રી. [સં.] તારવણી કરીને મેળવવામાં આવતું જ્ઞાન, 'ઇન્ફરેન્શિયલ નૉલેજ'
**અનુમિતિ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] વ્યાપ્તિ-નિબંધનશાસ્ત્ર, 'ઇન્ડક્ટિવ લૉજિક', 'ઇન્ડક્ટિવ સાયન્સ'
**અનુ-મૃત્યુ** ન. [સં., પું.] જુઓ 'અનુમરણ'.
**અનુમૃત્યુ-પત્ર** પું. [સં., ન.] વસિયતનામું, 'વિલ'
**અનુ-મેય** વિ. [સં.] અનુમાન કરી શકાય તેવું
**અનુ-મોદ** પું. [સં.] સહાનુભૂતિથી થતો આનંદ. (૨) અનુમોદન, ટેકો
**અનુ-મોદક** વિ. [સં.] અનુમોદન-ટેકો આપનારું
**અનુ-મોદન** ન. [સં.] સહાનુભૂતિ, ટેકો. (૨) સંમતિ
**અનુમોદન-પત્ર** પું. [સં., ન.] ટેકો આપનારો પત્ર, સંમતિપત્ર
**અનુમોદવું** સ.ક્રિ. [સં. अनु–मुद्-मोद्, તત્સમ] અનુમોદન-ટેકો આપવો. **અનુ-મોદાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અનુમોદાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**અનુમોદાવવું, અનુમોદાવું** જુઓ 'અનુમોદવું'માં.
**અનુ-મોદિત** વિ. [સં.] જેને ટેકો આપવામાં આવ્યો છે તેવું, અનુમત, સંમત
**અનુ-મોદ્ય** વિ. [સં.] ટેકો આપવા લાયક
**અનુ-યાયિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] અનુગામી સ્ત્રી, શિષ્યા
**અનુ-યાયી** વિ. [સં., પું.] અનુગામી, શિષ્ય. (૨) અમુક પંથ કે સંપ્રદાયને અનુસરનારું
**અનુ-યોગ** પું. [સં.] એકની પાછળ આવતો બીજો પ્રસંગ. (૨) (લા.) ટીકા, વિવરણ. (૩) વ્યાખ્યાની ચોક્કસ પ્રકારની રીત. (જૈન.)
**અનુયોગી** વિ. [સં.] જેને કાંઈ જોડાયું હોય તેવું, મુખ્ય. (૨) અભાવ સંબંધ કે સાદૃશ્યનો આશ્રયી જેમાં અભાવ સંબંધ કે સાદૃશ્ય રહેલ હોય તેવો (પદાર્થ). (વેદાંત.)
**અનુ-રક્ત** વિ. [સં.] અનુરાગી, પ્રેમાસક્ત. (૨) રંગાયેલું, તલ્લીન. (૩) વફાદાર, નિમકહલાલ. (૪) શૃંગારિક નાયકનો એક પ્રકાર. (નાટ્ય.)
**અનુરક્ત-તા, અનુરક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] અનુરાગ, પ્રેમાસક્તિ
**અનુ-રણન** ન. [સં.] રણકો, રણકારો. (૨) અનુધ્વનિ, પડઘો. (૩) અર્થ જણાવવાની શબ્દની શક્તિ. (વ્યા.)
**અનુ-રત** વિ. [સં.] લીન, આસક્ત
**અનુ-રસ** પું. [સં.] ગૌણ પ્રકારનો રસ. (કાવ્ય.)
**અનુ-રંજક** (-રઞ્જક) વિ. [સં.] રંજન કરનારું, ખુશ કરનારું
**અનુ-રંજન** (-રઞ્જન) ન. [સં.] ખુશ કરવાની ક્રિયા
**અનુ-રંજિત** (-રઞ્જિત) વિ. [સં.] જેને ખુશ કરવામાં આવ્યું છે તેવું, પ્રસન્ન
**અનુ-રાગ** પું. [સં.] અનુરક્તિ, પ્રેમાસક્તિ, રઢ
**અનુરાગી** વિ. [સં., પું.] અનુરક્ત, પ્રેમાસક્ત
**અનુ-રાધા** સ્ત્રી. [સં.] વિશાખા પછીનું નક્ષત્ર. (જ્યો.)
**અનુ-રૂપ** વિ. [સં.] -ના જેવું, -ને મળતું આવતું, અદ્દલોઅદ્દલ. (૨) યોગ્ય
**અનુરૂપ-તા** સ્ત્રી. [સં.] તદ્દન મળતાપણું, 'સમ્બ્લન્સ'
**અનુ-રોધ** પું. [સં.] વિનયપૂર્વકનું દબાણ, આગ્રહભરી વિનંતિ
**અનુ-લક્ષણ** ન. [સં.] ધ્યાનમાં રાખવાની ક્રિયા
**અનુલક્ષવું** સ.ક્રિ. [સં. अनु + लक्ष्, તત્સમ] ધ્યાનમાં લેવું
**અનુ-લક્ષિત** વિ. [સં.] ધ્યાનમાં લીધેલું
**અનુ-લગ્ન** વિ. [સં.] પાછળ વળગેલું, પાછળ રહેલું. (૨) (લા.) અનુરાગી, આસક્ત
**અનુ-લબ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] અનુમિતિ, 'ઇન્ફરન્સ' (બ. ક. ઠા.)
**અનુ-લાભ** પું. [સં.] વેતન કે પગાર ઉપરાંત મળતો વધારો, 'ઓવર-ટાઇમ' [લિપ્યંતર, 'ટ્રાન્સલિટરેશન'
**અનુ-લિપિ** સ્ત્રી. [સં.] એક લિપિમાંથી તેના તે વર્ણોનું
**અનુ-લેખ** પું. [સં.] નકલ, ઉતારો. (૨) અનુપૂર્તિ, પરિશિષ્ટ
**અનુ-લેખન** ન. [સં.] નકલ—ઉતારો કરવાની ક્રિયા, 'ડિક્ટેશન'. (૨) અક્ષર સુધારવા અક્ષરાકૃતિ રેખાંકન ઉપર ઘૂંટવાની ક્રિયા ['કૉપીબુક'
**અનુલેખન-પોથી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પોથી.'] દસ્કત-શિક્ષક,
**અનુ-લેપ** પું., **-પન** ન. [સં.] લેપની ઉપર લેપ કરવાની ક્રિયા, ખરડ કરવાની ક્રિયા
**અનુ-લેપક** વિ. [સં.] લેપ—ખરડ કરનારું
**અનુ-લોમ** વિ. [સં.] જેમાં ઊતરતા વર્ણની સ્ત્રી સાથે વિવાહ કરવાનો છે તેવો (વિવાહ.) (૨) એવા વિવાહથી ઉત્પન્ન થયેલું (સંતાન) [(સંતાન)
**અનુલોમ-જ** વિ. [સં.] અનુલોમ લગ્નથી ઉત્પન્ન **થયેલું**
**અનુલોમ-વિવાહ** પુ. [સં.] અનુલોમ પ્રકારનો લગ્નસંબંધ
**અનુલ્લંઘન** (-લ્લઙ્ઘન) ન. [સં. अन् + उल्लङ्घन] ન ઓળંગવાની ક્રિયા
**અનુલ્લંઘનીય** (-લ્લઙ્ઘ-), **અનુલ્લંઘ્ય** (-લ્લઙ્ઘ્ય) વિ. [સં. अन् + उल्ल०] ઓળંગી ન શકાય તેવું, ન ઓળંગવા જેવું
**અનુ-વક્તા** વિ. [સં., પું.] એકના બોલવા પછી એની પાછળ બોલનારું [એક પ્રકાર, 'ઇવોલ્યૂટ'. (ગ).
**અનુવક્રકેંદ્રિક** (-કેન્દ્રિક) વિ. [સં.] વક્રનો એ નામનો
**અનુ-વચન** ન. [સં.] ઉત્તર, જવાબ. (૨) અનુકૂળ ભાષણ

**અનુ-વત્સર** પું. [સં.] પાંચ પાંચ વર્ષના યુગનું ચોથું વર્ષ. (૨) બાર બાર વર્ષના યુગનાં પાંચ વર્તુલોનું પાંચમું વર્ષ. (જ્યો.)

**અનુ-વર્તક** વિ. [સં.] પાછળ જનારું. (૨) નકલ કરનારું

**અનુ-વર્તન** ન. [સં.] અનુસરણ. (૨) અનુકરણ

**અનુ-વર્તવું** સ.ક્રિ. [સં. अनु–वृत्–वर्त, તત્સમ. ભૂ. કૃ.નો કર્તરિ. પ્રયોગ.] અનુસરવું. (૨) અનુકરણ કરવું

**અનુ-વર્તિત** વિ. [સં.] જેની નકલ કરવામાં આવી છે તેવું

**અનુવર્તિ-ત્વ** ન. [સં.] અનુસરણ, (૨) અનુકરણ

**અનુ-વર્તી** વિ. [સં, પું.] અનુવર્તન કરનારું. (૨) અનુવર્તન-રૂપ, 'સબ્સિક્વન્ટ'

**અનુ-વંશ** (-વંશ) પું. [સં.] વંશવેલો, પેઢીનામું. (૨) પરંપરા

**અનુ-વાક** પું. [સં.] મંત્રગાન. (૨) વૈદિક સંહિતાનાં પેટા-પ્રકરણોનો એક પ્રકાર. (૩) ઋગ્વેદ અને યજુર્વેદની સંહિતા-ઓનું એ મથાળાનું તે તે પેટા પ્રકરણ [અધ્યાપન, શિક્ષણ

**અનુ-વાચન** ન. [સં.] યજ્ઞમાં વિધિ પ્રમાણે મંત્રપાઠ. (૨)

**અનુ-વાદ** પું. [સં.] બોલેલું ફરી ફરી બોલવું એ. (૨) ભાષાંતર, તરજૂમો. (૩) પુનરુક્તિ. (૪) વિધિ કે નિયમને દાખલા દલીલોથી મજબૂત કરવા માટે એનું જુદા શબ્દમાં કથન, માન્ય સિદ્ધાંતને દાખલા તથા પુષ્ટિ માટે ફરી રજૂ કરવા-પણું. (મીમાંસા.) [જુઓ 'અનુવાદક (૩)'.

**અનુવાદ-કર્તા** વિ. [સં., પું.], **અનુવાદ-કાર** વિ. [સં.]

**અનુ-વાદક** વિ. [સં.] પાછળ પાછળ બોલનારું. (૨) દુભાષિયું. (૩) ભાષાંતરકાર [સાથ

**અનુ-વાદન** ન. [સં.] વાદ્ય વગાડનારને આપવામાં આવતો

**અનુવાદાત્મક** વિ. [ + સં. आत्मन् + क] ભાષાંતરવાળું

**અનુ-વાદિત** વિ. [સં.] અનુવાદ કરાવાયેલું (પ્રેરક અર્થ., 'અનુવાદ કરેલું' માટે જુઓ 'અનૂદિત'.)

**અનુ-વાદી** વિ. [સં., પું.] જે સ્વર અમુક રાગને જરૂરનો ન હોય અને એ ઉમેરવાથી રાગ અશુદ્ધ થઈ જાય એવો સ્વરભેદ. (સંગીત.) (૨) વાદી અને સંવાદી સ્વરમાં ભળી જતો વાદીથી ત્રીજો સ્વર, દરેક આરોહ-અવરોહનો ત્રીજો ત્રીજો સ્વર. (સંગીત.)

**અનુ-વાદ્ય** વિ. [સં.] અનુવાદ કરવા જેવું. (૨) કહેલું ફરી વખત જણાવનારું (વિશેષ્યની પૂર્વે વપરાતું વિશેષણ.) (વ્યા.)

**અનુ-વાસન** ન. [સં.] સુગંધી બનાવવું એ. (૨) ગુદા દ્વારા પિચકારી કે ટ્યૂબથી બસ્તિ કરવાની ક્રિયા. (વૈદ્ય.) (૩) બસ્તિકર્મને માટેનું સાધન (પિચકારી વગેરે)

**અનુ-વાસિત** વિ. [સં.] સુગંધી કરેલું. (૨) જેને બસ્તિકર્મ કરવામાં આવ્યું છે તેવું

**અનુ-વિદિત** વિ. [સં.] જ્ઞાની, જાણવાળું. (બૌદ્ધ.)

**અનુ-વિદ્ધ** વિ. [સં.] વીંધેલું. (૨) જડેલું, બેસાડેલું

**અનુ-વિધાન** ન. [સં.] થયેલા એક વિધાન ઉપરનું વિવરણ, 'એક્સ્પ્રેશન'. (૨) અનુકરણ, નકલ. (૩) આજ્ઞાપાલન

**અનુ-વિધાયક** વિ. [સં.] આજ્ઞા પ્રમાણે કરનારું, આજ્ઞાંકિત

**અનુવિધાયક-ત્વ** ન. [સં.] સંવાદિતા, સામ્ય, અનુરૂપતા, 'કૉરસ્પૉન્ડન્સ' (મ. ન.)

**અનુ-વિહિત** વિ. [સં.] જેનું પાછળથી વિધાન કરવામાં આવ્યું છે તેવું. (૨) શાસ્ત્રની આજ્ઞા પ્રમાણે કરેલું

**અનુ-વૃત્ત** વિ. [સં.] કહ્યા પ્રમાણે કરનારું. (૨) પ્રીતિવાળું, હેતાળ. (૩) શંકુ-આકારનું. (૪) અભિનયમાં દૃષ્ટિના આઠ પ્રકારમાંનો એક. (નાટ્ય.)

**અનુ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] અનુવર્તન, અનુસરણ. (૨) પુનરાવૃત્તિ. (૩) ટીકાનું ટિપ્પણ, વૃત્તિની વૃત્તિ. (૪) બાપદાદાના ધંધા-માંથી ચલાવવામાં આવતી રોજી. (૫) પૂર્વે આવી ગયેલા અર્થનું અનુસંધાન. (વ્યા.) (૬) સંસ્કૃતિ, સંસ્કાર. (જૈન.) (૭) સેવા

**અનુવૃત્તિ-શીલ** વિ. [સં.] અનુવર્તન કરવાના સ્વભાવનું, અનુ-વર્તનકાર, 'રિસ્પોન્સિવ' (વિ. ર.)

**અનુ-વેદન** ન. [સં.] પાછળ રહેતી લાગણી. (વેદાંત.)

**અનુ-વ્યવસાય** પું. [સં.] જોયા–જાણ્યા પછીનો વસ્તુ વિશેનો અનુભવ. (તર્ક.)

**અનુ-વ્યાખ્યાન** ન. [સં.] વ્યાખ્યાની વ્યાખ્યા [વ્રત

**અનુ-વ્રત** ન. [સં.] સમયને અનુસરી કરવામાં આવતું ધાર્મિક

**અનુ-શય** પું. [સં.] પશ્ચાત્તાપ, પસ્તાવો. (૨) વાદવિવાદ, ઝઘડો. (૩) ખરાબ કર્મોનું ફળ (એક પછી એક જન્મ લઈને ભોગવવાનું)

**અનુ-શયન** ન. [સં.] સુવાડીને સૂવું એ. (૨) અનુકૂળ સ્થિતિ

**અનુ-શાસક** વિ. ઉપદેશક. (૨) ખુલાસો કરનાર. (૩) હકૂમત ચલાવનાર, અમલદાર. (૪) સજા-દંડ કરનાર. (૫) આજ્ઞા કરનાર [વિધાનસભા, ધારાસભા

**અનુશાસક સભા** સ્ત્રી. [સં.] કાયદા બનાવનારી સભા,

**અનુ-શાસન** ન. [સં.] ઉપદેશ, શિખામણ. (૨) રાજ્યવહીવટ. (૩) નિયમન. (૪) અધિકાર, સત્તા. (૫) નિયમ, કાયદો, ધારો. (૬) વિવરણ. (૭) શાસ્ત્ર

**અનુશાસન-પત્ર** પું. [સં., ન.] અધિકારપત્ર, સનદ

**અનુ-શાસિત** વિ. [સં.] જેને આજ્ઞા આપવામાં આવી છે તેવું. (૨) જેને ઉપદેશ આપવામાં આવ્યો છે તેવું, (૩) નિયમથી બંધાયેલું.

**અનુ-શીલન** ન. [સં.] વારંવાર કર્યા કરવું એ. (૨) ચિંતન, મનન. (૩) વારંવાર કરવામાં આવતો અભ્યાસ

**અનુ-શીલિત** વિ. [સં.] અનુશીલનપૂર્વક કરવામાં આવેલું

**અનુ-શ્રુત** વિ. [સં.] પરંપરાથી સાંભળવામાં-સંભળાતું આવેલું

**અનુ-શ્રુતિ** સ્ત્રી. [સં.] પરંપરાથી પ્રાપ્ત કથાનક, દંતકથા, લોકવાયકા, 'ટ્રેડિશન' (ડો. માં.), 'લિજન્ડ' [સક્ત

**અનુ-ષક્ત** વિ. [સં.] વળગેલું, ચોંટેલું (લાગણીથી). (૨) પ્રેમા-

**અનુ-ષંગ** (-ષઙ્ગ) પું. [સં.] નિકટનો સંબંધ, સાહચર્ય. (૨) અવશ્યંભાવી પરિણામ. (૩) તીવ્ર ઇચ્છા, ઉત્કંઠા. (૪) કરુણા. (૫) પૂર્વ વાક્યમાંથી લેવામાં આવતો અધ્યાહાર. (વ્યા.) (૬) અમુક હેતુથી કામ કરનારને સાથોસાથ બીજાં કાર્ય પણ સિદ્ધ થવાની સ્થિતિ. (વેદાંત.) (૭) કોઈ વસ્તુમાં બીજી વસ્તુના જેવા ગુણનું સ્થાપન કરીને એ બાબતમાં કરાતો નિશ્ચય. (તર્ક.)

**અનુષંગી** (-ષઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] જોડાયેલું, વળગેલું. (૨) નજીક નજીકનું. (૩) સંબંધી, લગતું. (૪) ફળરૂપે મળેલું. (૫) નોકર–ચાકર કોટિનું. (૫) એક બિંદુમાં મળતું, 'કૉન્કરન્ટ'

**અનુ-ષ્ટુપ(-બ,-ભ)** પુ. [સં. अनुष्टुभ् (-ब्)] આઠ અક્ષરના માપનો ચાર ચરણવાળો છંદ. (પિં.) [અનુષ્ઠાન કરનાર
**અનુ-ષ્ઠાતા** વિ. [સં., પું.] શાસ્ત્રમાં કહેલા વિધિ પ્રમાણે
**અનુ-ષ્ઠાન** ન. [સં.]શાસ્ત્રમાં કહેલા વિધિ પ્રમાણે કરવામાં આવતું કર્મ. [૦બેસાડવું (-બેસાડવું) (રૂ. પ્ર.) અનુષ્ઠાન કરાવવું]
**અનુ-ષ્ઠિત** વિ. [સં.] શાસ્ત્રની વિધિ પ્રમાણે કરવામાં આવેલું
**અનુ-ષ્ઠેય** વિ. [સં.] જેનું અનુષ્ઠાન કરવા જેવું છે તેવું
**અનુષ્ણ** વિ. [સં. अन् + उष्ण] ગરમ નહિ તેવું. (૨) (લા.) ઠંડું, ટાઢું. (૩) ધીમું. (૪) અનુત્સાહી [અનુકરણ, નકલ
**અનુસરણ** ન. [સં.] પાછળ પાછળ જવું એ, અનુગમન. (૨)
**અનુસરવું** સ.ક્રિ. [સં. अनु-सृ-सर् તત્સમ, ભૂ. કૃ.માં કર્તરિ પ્ર.] પાછળ જવું. (૨) નકલ કરવી. (૩) એક પદે બીજા પદ સાથે રૂપ-લિંગ વગેરેમાં સંબંધ રાખવો. (વ્યા.) **અનુસરાવું** કર્મણિ, ક્રિ. **અનુસરાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**અનુસરાવવું, અનુસરાવું** જુઓ 'અનુસરવું'માં.
**અનુ-સંધાન** (-સન્ધાન) ન. [સં.] પૂર્વની વસ્તુ વગેરેની સાથેનું ચાલું રહેતું જોડાણ. (૨) યોગ્ય સંબંધ. (૩) ચોકસાઈ. (૪) તર્કનાં પાંચ અવયવવાળાં વાક્યોમાંનું ચોથું કે જેમાં સાધ્યથી વ્યાપેલું સાધન પક્ષ ઉપર બતાવવામાં આવે છે, ઉપનય. (તર્ક.)
**અનુ-સાર** ના.યો. [સં.] -ના પ્રમાણે, -ને અનુસરીને
**અનુસારી** વિ. [સં., પું.] અનુસરતું
**અનુ-સાર્ય** વિ. [સં.] અનુસરવા જેવું
**અનુ-સિદ્ધાંત** (-સિદ્ધાન્ત) પું. [સં.] મુખ્ય સિદ્ધાંત ઉપરથી સ્થાપિત થતો પેટા સિદ્ધાંત, 'કૉરોલરી'. (ગ.)
**અનુ-સૂચિ(-ચી)** સ્ત્રી. [સં.] ગ્રંથાંતે આવતી યાદી, પરિશિષ્ટ, 'શિડ્યૂલ'
**અનુ-સૂચિત** વિ. [સં.] પરિશિષ્ટમાં સૂચિત કરવામાં આવેલું. (૨) એ રીતે સૂચિત જાતિનું (પછાત કોમનું)
**અનુ-સૂચી** જુઓ 'અનુસૂચિ.'
**અનુ-સેવા** સ્ત્રી. [સં.] પાછળથી લેવામાં આવતી સંભાળ
**અનુ-સ્નાતક** વિ. [સં.] વિદ્યાપીઠની ચાર વર્ષની પરીક્ષા (બી. એ. વગેરે) ઉત્તીર્ણ કર્યા પછીનો (એમ. એ. વગેરે અને પી.એચ.ડી. નો) અભ્યાસ કરનારું કે અભ્યાસને લગતું
**અનુ-સ્મરણ** ન. [સં.] ફરી-ફરીને યાદ કરવાની ક્રિયા, યાદગીરી
**અનુસ્મરણાલેખન** ન. [+ સં. आलेखन] યાદદાસ્ત ઉપરથી કરવામાં આવતું આલેખન-ચિત્રણ, 'મેમરી-ડ્રૉઇંગ'
**અનુ-સ્મૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] યાદગીરી [વાળું. (૩) અંતર્ગત થતું
**અનુ-સ્યૂત** વિ. [સં.] ઓતપ્રોત, ગૂંથાયેલું. (૨) ગાઢ સંબંધ-
**અનુ-સ્વાર** પું. [સં.] સ્વરની પછી આવતું નાસિકા-સ્થાનનું ઉચ્ચારણ કે એનું ચિહ્ન (એ સ્વતંત્ર ધ્વનિઘટક છે. જુઓ 'અનુનાસિક'નો એની સાથેનો ભેદ.) વર્ગીય અનુનાસિક વ્યંજનો ઙ ઞ ણ ન મ -ને સ્થાને લેખનમાં પૂર્વના સ્વર ઉપર લખવામાં આવતું ચિહ્ન
**અનૂખળ, -ળો** પું. [સં. उलूखल] ઊખળ, ખાંડણિયો
**અનૂછ** ન., ૦ડી સ્ત્રી. જુઓ 'અનુછ, ૦ડી.'
**અનૂઠું** વિ. અનોખું, ન્યારું. (૨) સુંદર, સરસ
**અનૂઢ** વિ. [સં. अन् + ऊढ] નહિ પરણેલું, કુંવારું
**અનૂઢા** વિ., સ્ત્રી. [સં. अन् + ऊढा] નહિ પરણેલી સ્ત્રી
**અનૂદિત** વિ. [સં. अनु + उदित] પાછળથી સળંગ રીતે કહેલું; (૨) જેનો અનુવાદ કરવામાં આવ્યો છે તેવું. ભાષાંતરિત
**અનૂદેશ** પું. [સં. अनु + उद्देश] આગળથી કહેવાયેલાને ક્રમિક રીતે કહેવામાં આવે તેવો અલંકાર. (કાવ્ય.)
**અનૂપ** [સં.] પાણીવાળો સમુદ્ર નજીકનો પ્રદેશ, કચ્છ. (૨) એ નામનો પૌરાણિક કાલનો નર્મદાની ખીણનો પ્રદેશ (જેની રાજધાની માહિષ્મતી હતી.) (સંજ્ઞા.)
**અનૂરી** સ્ત્રી. સીતાફળી, અનૂછડી
**અનૂરું** ન. સીતાફળ, અનૂછ
**અનૂર્મિલ** વિ. [+ સં. अन् + ऊर्मिल] ઊર્મિલ નહિ તેવું, લાગણી વિનાનું. (૨) લાગણીથી નહિ દોરવાઈ જનારું
**અનૃણ** વિ. [સં. अन् + ऋण], **-ણી** વિ. [સં., પું.] ઋણ-કરજ વિનાનું, અઋણી [અસત્ય. (૨) ન. જૂઠાણું
**અનૃત** વિ. [સં. अन् + ऋत] ઋત-સત્યથી ઊલટું, જૂઠું,
**અનૃત-ભાષી, અનૃત-વાદી** વિ. [સં., પું.] જૂઠું બોલનારું, જૂઠાબોલું, અસત્યવાદી [અક્રૂર. (૨) દયાળુ
**અ-નૃશંસ** (-નૃશંસ) વિ. [સં.] ક્રૂર-ઘાતકી નહિ તેવું,
**અને** ઉભ. [સં. अन्यानि > પ્રા. अन्नाणि > અપ. अन्नाइं, अन्नइं > જૂ. ગુ. अनइं,-इ] ને, તથા, તેમજ
**અનેક** વિ. [સં. अन् + एक-સં. अनेके પ.વિ., બ.વ.] સંખ્યામાં ઘણું, સંખ્યાબંધ, બહુ
**અનેક-કેંદ્રી** (-કેન્દ્રી) વિ. [સં., પું.], **-દ્રીય** વિ. [સં.] જુદા જુદા ઘણા હેતુઓવાળું, બહુકેંદ્રી
**અનેક-કોશી(-ષી)** વિ. [સં., પું.] ઝાઝા પિંડોવાળું. (૨) અનેક સજીવ દ્રવ્યોના એકાત્મક જથ્થાવાળી ઘણી ઝીણી ઝીણી કોથળીઓવાળાં પ્રાણીઓનો વર્ગ, 'મેટાઝોઆ'
**અનેક-ગણું** વિ. [+ સં. गुणित- > પ્રા. गुणिअ] એક કરતાં વધારે સંખ્યાથી ગુણેલું, ઘણું ઘણું, અનેકસંખ્ય
**અનેક-ગુચ્છી** વિ. [સં., પું.] અનેક ગુચ્છાઓ-વાળું (વ.વિ.)
**અનેક-જાતીય** વિ. [સં.] અનેક જાતિનું. (૨) અનેક પ્રકારનું
**અનેક-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] અનેકપણું, (૨) એકતા -ઐક્યનો અભાવ
**અનેકત્વ-દોષ** પું., **અનેકત્વાપત્તિ** સ્ત્રી. [+ સં. आपत्ति] અનેકપણાના દોષનો પ્રસંગ, બહુપણું માનવાનો માઠો પ્રસંગ
**અનેકદેવ-યજન** ન. [સં.] અનેક દેવોની ઉપાસના, અનેક-દેવવાદ,' પોલીથી-ઝમ [નારો સિદ્ધાંત, 'પોલીથી-ઝમ'
**અનેકદેવ-વાદ** પું. [સં.] દેવો-ઈશ્વરો અનેક છે એવું માન-
**અનેકદેવવાદી** વિ. [સં., પું.] અનેક દેવો હોવાના સિદ્ધાંતમાં માનનારું, 'પોલીથિસ્ટ'
**અનેકદેશી** વિ. [સં., પું.], **-દેશીય** વિ. [સં.] અનેક વિભાગોમાં પ્રવર્તતું, અનેક વિભાગોને લગતું, (૨) જુદી જુદી તરેહનું, ઘણી જાતનું
**અનેક-ધા** ક્રિ.વિ. [સં.] અનેક રીતે, અનેક પ્રકારે
**અનેકપક્ષી** વિ. [સં., પું.], **-ક્ષીય** વિ. [સં.] અનેક પક્ષોને લગતું, અનેક પક્ષોનું. [૦સરકાર સ્ત્રી. 'કોએલિશન મિનિસ્ટ્રી']
**અનેકપત્ની-ત્વ** ન. [સં.] અનેક પત્નીઓ હોવાપણું

**અનેક-પદી** વિ. [સં., પું.], **-દીય** વિ. [સં.] અનેક પદો-વાળું, 'મલ્ટિનોમિયલ (એક્સ્પ્રેશન)'

**અનેક-ભાષા-કોવિદ** વિ. [સં.] અનેક ભાષાઓમાં નિષ્ણાત, 'પોલી-ગ્લોટ' (દ.બા.), [કરી શકે છે તેવું

**અનેક-ભાષી** વિ. [સં.,પું.] જે અનેક ભાષાઓમાં વાતચીત

**અનેક-મુખ** વિ. [સં.], **-ખી** વિ. [સં.,પું.] અનેક મુખોવાળું. (૨) અનેક બાજુઓવાળું. (૩) ઘણાઓની મારફત ચાલતું

**અનેકરંગી** (-રઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] અનેક રંગોવાળું. (૨) (લા.) વિવિધ પ્રકારનું. (૩) તાલમેલિયું

**અનેક-રૂપ** વિ. [સં.] ઘણાં રૂપ ધરાવતું, બહુરૂપી

**અનેક-લક્ષી** વિ. [સં.,પું.] અનેક ઉદ્દેશોવાળું

**અનેક-વચન** ન. [સં.] બહુવચન. (વ્યા.)

**અનેક-વર્ણ** વિ. [સં.] અનેક વર્ણ-રંગોવાળું. (૨) અનેક જાતિઓવાળું. (૩) અનેક અક્ષરોવાળું. (૪) એક કરતાં વધારે અજાણ્યા રાશિ—બીજ અક્ષર હોય તેવું, 'સાઇમલ્ટે-નિયસ'. (ગ.)

**અનેક-વાદ** પું. [સં.] આત્મા અનેક છે એવો મત-સિદ્ધાંત

**અનેકવાદી** વિ. [સં., પું.] અનેકવાદમાં માનનારું

**અનેક-વિધ** વિ. [સં.] અનેક પ્રકારનું, ઘણી ઘણી જાતનું, વિવિધ [વારંવાર

**અનેકશઃ** ક્રિ.વિ. [સં.] અનેક રીતે. (૨) ઘણી વાર,

**અનેક-સંસર્ગી** (-સંસર્ગી) વિ. [સં., પું.] અનેક લોકો કે દ્રવ્યો—પદાર્થોનો સંસર્ગ—સંપર્ક ધરાવનારું, સંયોજક, 'એફિ-લિયેટિંગ'

**અનેકાક્ષર** વિ. [+ સં. अक्षर], **-રી** વિ. [સં., પું.] અનેક અક્ષરવાળું (પદ, શબ્દ વગેરે). (૨) અનેક બીજ-અક્ષર-વાળું. (ગ.). (૩) અનેક અક્ષરો-(શ્રુતિઓ)વાળું, 'પોલીસિ-લેબિક' (બ.ક.ઠા.)

**અનેકાનેક** વિ. [+ સં. अनेक] સંખ્યામાં ઘણું જ ઘણું

**અનેકાર્થ,°ક** વિ. [+ સં. अर्थ, ° क], **અનેકાર્થી** વિ. [સં., પું.] અનેક અર્થોવાળું. (૨) અનેક પ્રયોજનોવાળું. (૩) અનેક ઉદ્દેશોવાળું

**અનેકાશયી** વિ. [+ સં. आशयी, પું.] અનેક ઉદ્દેશો કે હેતુઓવાળું, 'મલ્ટિ-પર્પઝ' (ઉ.જો.)

**અનેકાંગી** (-કાઙ્ગી) વિ. [સં. अङ्गी, પું.] અનેક અંગોવાળું. (૨) અનેક પ્રકરણોવાળું. (૩) જાત જાતનું

**અનેકાંત** (-કાન્ત-) વિ. [+ સં. अन्त] અનેક બાજુઓવાળું. (૨) અચોક્કસ, અનિશ્ચિત

**અનેકાંત-વાદ** (-કાન્ત-) પું. [સં.] વસ્તુનું એક જ માત્ર સ્વરૂપ છે એવું ન માનવું એ પ્રકારનો વાદ, સ્યાદ્વાદ. (જૈન.)

**અનેકાંતવાદી** (-કાન્ત) વિ. [સં., પું.] અનેકાંતવાદ—સ્યા-દ્વાદમાં માનનારું, જૈન-સિદ્ધાંતી. (જૈન.) [થીઝમ' (ચં.ન.)

**અનેકેશ્વર-વાદ** પું. [+ સં. ईश्वर.] અનેકદેવવાદ, 'પોલી-

**અનેકેશ્વરવાદી** વિ. [+સં. ईश्वरवादी, પું.] અનેકદેવવાદી

**અનેડ** વિ. મૂર્ખ. (૨) થોડું બહેરું, ધ્યાનબહેરું [ઠગ, ધુતારું

**અનેડ-મૂક** વિ. [+ સં.] બહેરું અને આંધળું. (૨) (લા.)

**અનેતાસ** જુઓ 'અનનાસ'.

**અનેમું** વિ. [પ્રા.] શુદ્ધ, પવિત્ર, ચોખ્ખું

**અનેરડું** વિ. [જુઓ 'અનેરું + ગુ. સ્વાર્થે 'ડ' ત. પ્ર.] જુઓ 'અનેરું'. (પદ્યમાં.) [વિલક્ષણતા, અસાધારણ પણું

**અનેરાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'અનેરું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] વિશિષ્ટતા,

**અનેરું** વિ. [સં. अन्यतर- > પ્રા. अन्नयर-,अन्नहर બેમાંથી એક] (લા.) કયાંય ચડિયાતું, વિશિષ્ટ પ્રકારનું, વિલક્ષણ

**અનેષણીય** વિ. [સં. अन् + एषणीय] ન ઇચ્છવા જોગ. (૨) (લા.) અણગમતું

**અનૈકાંતિક** (-કાન્તિક) વિ. [સં. अन् + ऐकान्तिक] અચોક્કસ, અનિશ્ચિત. (૨) ઘણી બાજુઓવાળું. (૩) એકલા સાધ્ય-નો જ સાધનભૂત ન હોય એવો (વાદ), હેત્વાભાસના પાંચ મુખ્ય વિભાગોમાંનો એક. (તર્ક.)

**અનૈકાંતિક-વાદ** (-કાન્તિક-) પું. [સં.] બહુ હોવાનો મત-સિદ્ધાંત, 'પ્લુરલિઝમ' (હી.વ્ર.) [વાદમાં માનનારું

**અનૈકાંતિકવાદી** (અનૈકાન્તિક-) વિ. [સં.,પું.] અનૈકાંતિક-

**અનૈક્ય** ન. [સં. अन् + ऐक्य] એકતાનો અભાવ. (૨) કુસંપ, અણબનાવ. ('અનૈક્યતા' અશુદ્ધ-અસિદ્ધ શબ્દ છે.)

**અનૈચ્છિક** વિ. [સં. अन् + ऐच्छिक] ઇચ્છા—મરજી મુજબ ન હોય તેવું. (૨) માથે ઠોકાડી બેસાડેલું. (૩) (લા.) ફર-જિયાત કરવાનું

**અનૈતિક** વિ. [સં.] નીતિ વિરુદ્ધનું, અનીતિમય, 'ઇમ્મૉરલ'

**અનૈતિહાસિક** વિ. [સં. अन् + ऐति°] ઇતિહાસ જોડે સંબંધ ન રાખનારું, ઇતિહાસના આધાર વિનાનું

**અનૈતિહાસિક-તા** સ્ત્રી [સં.] અનૈતિહાસિકપણું

**અનૈતિહાસિકતા-દોષ** પું. [સં.] કાલવ્યુત્ક્રમનો દોષ, ઇતિ-હાસ-વિરોધ, કાલવૈપર્યાસ દોષ, એનૅક્રૉનિઝમ' (બ.ક.ઠા.)

**અ-નૈપુણ્ય** ન. [સં.] નિપુણતાનો અભાવ, અકૌશલ

**અ-નૈમિત્તિક** વિ. [સં.] નિમિત્ત વિનાનું, કારણ વિનાનું. (૨) (લા.) અચાનક આવી પડેલું [વાંકું બોલનારું

**અનૈયું** વિ. [સં. अन्याश्रित] ન્યાયસર નહિ બોલનારું. (૨)

**અનૈશ્વર્ય** ન. [સં. अन् + ऐश्वर्य] ઐશ્વર્યનો અભાવ. (૨) (લા.) ગરીબાઈ, નિર્ધનતા

**અ-નૈસર્ગિક** વિ. [સં.] અ-કુદરતી, અ-સ્વાભાવિક

**અનોખું**[1] વિ. [સં. अन्यपक्षक- > પ્રા. अन्न-उक्खअ] જુદા જ પ્રકારનું, અનેરું. (૨) અદ્ભુત, વિચિત્ર

**અ-નોખું**[2] વિ. [જુઓ 'અનોખું'—આરંભનો 'અ' લુપ્ત થયા પછી 'નોખું'—જુદું—ને નકારાર્થે 'અ' પૂર્વે આવીને] નોખું નહિ તેવું, મજિયારું [ચરણ. (પિં.)

**અનોજ** ન. [સં. अनौज] અર્ધ-સમવૃત્તનું બીજુ તથા ચોથું

**અનોટો** પું. કાંસકીના વૃક્ષનાં ફૂલોના ગરમાંથી બનતો રાતો રંગ [(સંગીત.)

**અનોઢી** વિ. તાલ આપવા તબલા ઉપર જોરથી દેવાતી થાપડ.

**અનોપમ** વિ. [સં. अनुपम] જુઓ 'અનુપમ'. (પદ્યમાં.)

**અનોષ્ઠ** વિ. [સં. + अन् + ओष्ठ] હોઠ વિનાનું

**અનોષ્ઠી** વિ. [સં., પું.] હોઠમાંથી ન બોલાતું, ઓષ્ઠ્યેતર (સ્વરો અને વ્યંજનો, ઉ—ઊ ઓ—ઔ પ—ફ—બ—ભ—મ વ સિવાયના)

**અનોસર** પું. [સં. अन-अवसर > પ્રા. अण-उसर, મજ.]. જ્યારે

ઠાકોરજીની સેવાનો સમય ન હોય તેવો દિવસ-રાત્રિનો ભાગ. (પુષ્ટિ.)

**અનૌચિત્ય** વિ. [સં. अन् + औचित्य] ઔચિત્યનો અભાવ, અઘટિતતા. (૨) વર્ણન વગેરેમાં કાવ્યશાસ્ત્રના સિદ્ધાંત પ્રમાણે અનુરૂપ ન હોવાપણું. (કાવ્ય.) [કંજૂસાઈ

**અનૌદાર્ય** ન. [સં. अन् + औदार्य] ઉદારતાનો અભાવ. (૨)

**અનૌપચારિક** વિ. [સં. अन् + औप०] ઉપચાર-ચાલુ રીત-રિવાજ પ્રમાણેનું ન હોય તેવું, 'ઇન્ફૉર્મલ' (વિ. ક.)

**અનૌપમ્ય** ન. [સં. अन् + औपम्य] ઉપમા ન આપી શકાય એવો ભાવ, અનુપમતા

**અનૌપાધિક** વિ. [સં. अन् + औपा०] ઉપાધિ વિનાનું, માન-સિક પીડા વિનાનું. (૨) (લા.) ભારરૂપ નથી તેવું

**અનૌરસ** વિ. [સં. अन् + औरस] પરણેલી પત્નીમાં પોતાના પતિથી ઉત્પન્ન ન થયેલું (સંતાન), ખરો વારસ નહિ તેવું, દત્તક. (૩) (લા.) આગળિયાત

**અન્ન** ન. [સં.] અનાજ, ધાન્ય. (૨) ખોરાક (સામાન્ય, જેમાં ભક્ષ્ય ભોજ્ય લેહ્ય અને ચોષ્યનો સમાવેશ થાય છે તે). (૩) રાંધેલો ખોરાક. [**૦નું પાણી થવું** (રૂ. પ્ર.) બહુ મહેનત પડવી. **૦નું માર્યું** (રૂ. પ્ર.) કોઈનું અન્ન ખાવાને વશ રહેનારું. **૦નો કીડો, ૦નો પિંડ** (-પિણ્ડ) (રૂ. પ્ર.) અકરાંતિયું. **૦નો માળવો** (રૂ. પ્ર.) અન્નનો મુક્ત હાથે દાતાર. **૦પાણી ઝેર થવાં** (રૂ. પ્ર.) આપત્તિના કારણે ખાવું પીવું અકારું લાગવું. **૦પાણીનો ઉધારો** (રૂ. પ્ર.) અનાજ પાણી ન મળે એવી ગરીબાઈ. **૦ભેગું થવું** (રૂ. પ્ર.) ખાવા પામવું ]

**અન્ન-કૂટ** પું. [સં.] કાર્તિક સુદિ એકમને દિવસે ઠાકોરજીની સમક્ષ ધરવામાં આવતી વિવિધ ખાદ્ય સામગ્રીનો સમૂહ, અણકોટ. (પુષ્ટિ.)

**અન્ન-ક્ષેત્ર** ન. [સં.] સંત-સાધુબાવા-અપંગ-ગરીબ-ગુરબાં-ઓને ખાદ્ય સામગ્રી આપવાનું સ્થાન, સત્રાગાર, સદાવ્રત

**અન્ન-જલ(-ળ)** ન. [સં.], **૦પાણી** ન. [+ એકાર્થ વાચક શબ્દની દ્વિરુક્તિ] અન્નોદક, દાણોપાણી, રજક. (૨) (લા.) લેણાદેવી, ભાગ્ય, ઋણાનુબંધ. [**-ળ ઊઠવું, -ળ ખૂટવું** (રૂ.પ્ર.) અમુક જગ્યા સાથેનો ખાનપાનનો સંબંધ તૂટી જવો. (૨) ઠેકાણું છોડવાની ફરજ પડવી]

**અન્ન-દાતા** વિ. [સં., પું.], **અન્ન-દાતાર** વિ. [+ જુઓ 'દાતાર.'] અન્નપ્રદાન કરનારું. (૨) (લા.) આશ્રય દેનારું. (૩) પું. સ્વામી, શેઠ [આવતું અન્ન

**અન્ન-દાન** ન. [સં.] અન્નનું દાન. (૨) પુણ્યાર્થે આપવામાં

**અન્ન-દાયી** વિ. [સં., પું.] અન્નદાતા

**અન્ન-દેવ** પું., બ.વ. [સં.] અન્નરૂપી દેવ (સંમાન સૂચવવા)

**અન્ન-દેવતા** સ્ત્રી. [સં.] અન્નની અધિષ્ઠાતા દેવી, અન્નપૂર્ણા. (૨) પું. [સં., સ્ત્રી.] જુઓ 'અન્ન-દેવ'.

**અન્ન-દોષ** પું. [સં.] ખોરાકની અશુદ્ધિ. (૨) ન ખાવા લાયક ખોરાક ખાવાથી થતી વિષમતા

**અન્ન-નલી(-ળી)** સ્ત્રી. [સં.] ગળા અને જઠર વચ્ચે ખોરાક પસાર થવાની નળી, 'ઇસોફેગસ'

**અન્ન-પાચન** ન. [સં.] ખાધેલા ખોરાકને પેટમાં પાકી જવાની ક્રિયા

**અન્ન-પાણી** ન., બ. વ. [+ જુઓ 'પાણી.'] જુઓ 'અન્નજલ'. [**૦ઝેર થઈ જવાં** (રૂ. પ્ર.) શોક-દિલગીરી વગેરેને કારણે ખાવા-પીવામાંથી સ્વાદ ઊઠી જવો. **૦ના ઉધારા** (રૂ. પ્ર.) પેટપૂર ખાવા ન મળે એવી ગરીબ હાલત, અત્યંત ગરીબાઈ ]

**અન્ન-પાન** ન., બ.વ. [સં.] અનાજ અને પાણી

**અન્ન-પૂર્ણા** સ્ત્રી. [સં.] અન્નની અધિષ્ઠાતા દેવી (પૌરાણિક માન્યતાએ). (સંજ્ઞા.)

**અન્ન-પ્રાશન** ન. [સં.], **અન્ન-બોટણ, -ણું** ન. [+ જુઓ 'બોટવું' + ગુ. 'અણ, -ણું' કૃ પ્ર.] નાનાં બાળકોને વિધિ-પૂર્વક અન્ન ચખાડવા-ખવડાવવાની ક્રિયા (આઠમા મહિના આસપાસ હિંદુઓમાં આ ક્રિયા થાય છે.)

**અન્ન-ફલાહારી** વિ. [+ સં. फल + आहारी પું.] અન્ન અને ફળોનો આહાર કરનારું, શાકાહારી, 'વેજિટેરિયન' (બ. ક. ઠા.)

**અન્ન-ભોજી** વિ. [સં., પું.] અન્ન ખાનારું

**અન્ન-મય** વિ. [સં.] અન્નથી પૂર્ણ. (૨) અન્નથી બંધાયેલું (સ્થૂલ શરીર.) (૩) શરીરમાંના પાંચ કોશોમાંનો એક. (વેદાંત.)

**અન્નમય-કોશ** પું. [સં.] જુઓ 'અન્નમય(૩)'.

**અન્ન-રસ** પું. [સં.] અન્નનું સત્ત્વ. (૨) ખવાયા પછી પાચનમાં થતો અન્નનો પ્રવાહી રસ [પોશાકી

**અન્ન-વસ્ત્ર** ન., બ.વ. [સં.] અનાજ અને લૂગડાં, ખોરાકી-

**અન્ન-વિકાર** પું. [સં.] અપચાથી થતી વિક્રિયા. (૨) અપચો, બદહજમી, અજીર્ણ

**અન્ન-સત્ર** ન. [સં.] સદાવ્રત, અન્નક્ષેત્ર

**અન્ન-સંકટ** (-સઙ્કટ) ન. [સં.] અન્ન ખાવા ન મળે એવા પ્રકારની આપત્તિ. (૨) અન્નની તંગી

**અન્નાન્ન-દશા** સ્ત્રી. [+ સં. अन्न०] 'અન્ન' 'અન્ન' કરવું પડે એવી હાલત, ઘણી ગરીબ હાલત

**અન્નાર્થી** વિ. [સં., પું.] અન્નની ઇચ્છા રાખનારું. (૨) યાચક

**અન્નાશય** પું. [+ સં. आशय] જઠર, હોજરી

**અન્નાહાર** પું. [+ સં. आहार] અન્નનો આહાર, અન્ન ખાવું એ. (૨) માત્ર અન્ન-ફળનો આહાર, 'વેજિટેરિયનિઝમ'

**અન્નાહારી** વિ. [સં., પું.] અન્નનો જ આહાર કરનારું, શાકાહારી, 'વેજિટેરિયન'

**અન્નોત્પત્તિ** સ્ત્રી. [+ સં. उत्पत्ति], **અન્નોત્પન્ન** ન. [+ સં. उत्पन्न], **અન્નોત્પાદન** ન. [+ સં. उत्पादन] અન્નની પેદાશ [(લા.) ગુજરાન

**અન્નોદક** ન., બ.વ. [+ સં. उदक] અન્ન-પાણી, (૨)

**અન્નોપાર્જન** ન. [+ સં. उपार्जन] અન્ન મેળવવાની ક્રિયા

**અન્ય** વિ. [સં. अन्यत् સર્વ.] બીજું, ઇતર. (૨) જુદું, ભિન્ન. (સમાસમાં છેલ્લો त् લુપ્ત થાય છે.)

**અન્ય-ખ્યાતિ** સ્ત્રી. [સં.] એક પદાર્થને વિશે બીજા પદાર્થનું ભાન, ભ્રમ, વિપરીત જ્ઞાન. (વેદાંત.)

**અન્ય-ગામી** વિ. [સં., પું.] પારકા સાથે યૌન સંબંધ રાખનારું

**અન્ય-ગોત્રી** વિ. [સં., પું.] (પિતૃ-પરંપરાની દૃષ્ટિએ) જુદા ગોત્રનું, જુદા પિતૃકુળનું

**અન્યચ્ચ** ઉભ. [સં. अन्यत् + च, સંધિથી] અને બીજું, વળી

**અન્ય-તમ** વિ. [સં.] ઘણાંમાંથી કોઈ એક માત્ર

**અન્ય-તર** વિ. [સં.] બેમાંથી એક. (૨) ભિન્ન

**અન્યતરાન્વિત** વિ. [+સં. अन्वित] આ કે પેલું એ બે-માંથી એક સાથે જેનો સંબંધ હોય તેવું. (તર્ક.)

**અન્ય-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [સં.] બીજાની સત્તા, બીજાનો વહીવટ. (૨) વિ. પરતંત્ર, પરાધીન [(લા.) વિના

**અન્ય-ત્ર** ક્રિ.વિ. [સં.] બીજે સ્થળે, ક્યાંક બીજે. (૨)

**અન્ય-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] બીજાપણાની ભાવના

**અન્ય-થા** ઉભ. [સં.] બીજી રીતે. (૨) વિ. ઊલટું, વિરુદ્ધ

**અન્યથા-કથન** ન. [સં.] વિરુદ્ધ વાત. (૨) ખોટી હકીકત, જૂઠી વાત [કરવાને

**અન્યથા-કર્તુમ્** ક્રિ.વિ. [સં.] હોય એનાથી જુદી રીતે

**અન્યથા-કૃત** વિ. [સં.] જુદી રીતે કરેલું, ઊલટા પ્રકારે કરેલું

**અન્યથા-ખ્યાતિ** સ્ત્રી. [સં.] આંખના દોષથી સામે પડેલી વસ્તુનું જુદે રૂપે થતું ભાન. (તર્ક.) (૨) આત્મા સંબંધી ખોટો ખ્યાલ. (તર્ક.) [ખરાબ વર્તણૂક

**અન્યથાચરણ** ન. [+સં. आचरण] ઊલટી રીતનું આચરણ,

**અન્યથાનુપપત્તિ** સ્ત્રી. [+સં. अनुपपत्ति] અન્ય અર્થની કલ્પનાથી સમાધાન કરવા જેવા પ્રમાણસિદ્ધ અર્થનો પરસ્પર વિરોધ આવતાં અર્થાપત્તિને ઘટાવનાર હેતુભૂત માન્યતા. (તર્ક.)—એ એક દોષ છે.

**અન્યથા-ભાવ** પું. [સં.] બીજે રૂપે થવાપણું. (૨) મનનું બદલાયેલું વલણ. (૩) ભ્રમ

**અન્યથા-ભાષી, અન્યથા-વાદી** વિ. [સં., પું.] જૂઠું બોલનાર

**અન્યથા-સિદ્ધ** વિ. [સં.] કાર્યની ઉત્પત્તિ માટે જે અવશ્ય અપેક્ષિત ન હોય તેવું. (તર્ક.)

**અન્યથા-સિદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] સંબંધ વિનાના કારણથી અમુક વાતની સાબિતી. (તર્ક.)

**અન્ય-દા** ક્રિ. વિ. [સં.] બીજે પ્રસંગે

**અન્યદીય** વિ. [સં.] બીજાનું

**અન્ય-દેશી** વિ. [સં.,પું.], **-શીય** વિ. [સં.] બીજા દેશનું, પરદેશી 'એક્સ્ટ્રા-ટેરિટોરિયલ'

**અન્ય-ધર્મ** પું. [સં.] બીજો ધર્મ. (૨) બીજાનો ધર્મ

**અન્યધર્માવલંબી** (-લમ્બી), **અન્ય-ધર્મી** વિ. [સં. + अवलम्बी, પું] બીજા ધર્મનું, ભિન્ન ધર્મવાળું

**અન્ય-નિરપેક્ષ** વિ. [સં.] જેને બીજા કોઈની જરૂર નથી તેવું

**અન્ય-નિષ્ઠ** વિ. [સં.] જ્યાં જોઇયે ત્યાં નિષ્ઠા ન રાખતાં બીજામાં નિષ્ઠા રાખતું

**અન્ય-નિષ્ઠા** સ્ત્રી [સં.] બીજામાં આસ્થા કે શ્રદ્ધા

**અન્ય-પર, ૦ક** વિ. [સં.] જુઓ 'અન્ય-નિષ્ઠ'.

**અન્ય-પૂર્વા** સ્ત્રી. [સં.] એક પતિ દૂર થતાં બીજો પતિ કર્યો છે તેવી સ્ત્રી [છે તેવું, પરભૃત

**અન્ય-ભૃત** વિ. [સં.] જેનું ભરણ-પોષણ બીજાને હાથે થયું

**અન્યભૃતા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] (કાગડાથી પોષણ પામવાની માન્યતાને કારણે) કોયલ. (સં. માં તો 'નર-કોકિલ')

**અન્ય-મત** પું. [સં., ન.] બીજાનો મત

**અન્યમતાવલંબી** (-લમ્બી) વિ. [+સં. અવ૦, પું.] બીજા મત-પંથનું અનુયાયી, જુદા સંપ્રદાયનું

**અન્ય-મનસ્ક** વિ. [સં.] બીજે મન લાગ્યું હોય તેવું. (૨) બેધ્યાન, 'એબ્સન્ટ-માઇન્ડેડ' (દ.બા.). (૩) (લા.) ખિન્ન, ઉદાસ. (૪) ચંચળ, અસ્થિર [માઇન્ડેડનેસ' (દ.બા.)

**અન્યમનસ્ક-તા** સ્ત્રી. [સં.] અન્યમનસ્કપણું, 'એબ્સન્ટ-

**અન્ય-મનું** વિ. [+ જુઓ 'મન' + ગુ. 'ઉં.' ત. પ્ર.] અન્ય-મનસ્ક, બેધ્યાન

**અન્ય-રાષ્ટ્રિય** વિ. [સં.] બીજા રાષ્ટ્રનું, બીજા વિદેશી રાજ્યનું

**અન્ય-રૂપ-પ્રવેશ** પું. [સં.] નાટ્યકૃતિમાં પોતાનો ભાગ ભજવતા પાત્રની પાત્રના તાદૃશ અભિનયમાં રજૂ થતી અનન્યતા,' ઇમ્પર્સોનેશન' (ન.ભો.) [બીજો હેતુ ધરાવનારું

**અન્ય-લક્ષી** વિ. [સં., પું.] બીજા તરફ લક્ષ છે તેવું. (૨)

**અન્ય-લિંગી** (-લિઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] જુદા લિંગ(જાતિ)-વાળું. (વ્યા.) (૨) જૈનેતર પોશાકવાળું. (જૈન.)

**અન્ય-સાધ્ય** વિ. [સં.] બીજાથી સિદ્ધ કરાવી શકાય તેવું. (૨) બીજાં સાધનોથી સિદ્ધ થાય તેવું

**અન્ય-સાપેક્ષ** વિ. [સં.], **-ક્ષી** વિ. [સં., પું.] જેમાં બીજાની અપેક્ષા છે તેવું. (૨) જેને બીજાની અપેક્ષા છે તેવું

**અન્યા**[1] વિ., સ્ત્રી. [સં., સર્વ.] પારકી સ્ત્રી

**અન્યા**[2] પું. [अन्याय; ગ્રા.] જુઓ 'અ-ન્યાય.'

**અન્યાધીન** વિ. [સં. अन्यत्+अधीन] બીજાને અધીન, પરાધીન, પરવશ [અપેક્ષા નથી તેવું, સ્વતંત્ર

**અન્યાનપેક્ષ** વિ. [સં. अन्यत्+अनपेक्ष] જેને બીજાની

**અન્યાનુરક્ત** વિ. [સં. अन्यत्+अनुरक्त] બીજામાં આસક્ત. (૨) પરસ્ત્રીમાં આસક્ત

**અન્યાન્ય** સર્વ., વિ. [સં. अन्यत्+अन्यत्] બીજું બીજું

**અન્યાન્ય-પોષક** વિ. [સં.] એકબીજાને પોષણ આપનારું ટેકો આપનારું [બોલાયેલી વાણી, અન્યોક્તિ

**અન્યાપદેશ** પું. [સં. अन्यत्+अप०] બીજાને ઉદ્દેશીને

**અન્યાય** પું. [સં.] ન્યાય વિરુદ્ધ આચરણ, અનીતિ, અધર્મ. (૨) ગેર-ઇન્સાફ. (૩) (લા.) જુલમ. (૪) અંધેર, અ-વ્યવસ્થા

**અન્યાય-યુક્ત** સ્ત્રી. [સં.] અન્યાયવાળું, ગેરવાજબી

**અન્યાયાચરણ** ન. [+સં. आचरण] ગેરવાજબી આચરણ, અ-નીતિમય વર્તન

**અન્યાયી** વિ. [સં.,પું.] અન્યાય કરનારું. (૨) અન્યાયથી ભરેલું, ગેરકાયદે. (૩) (લા.) અયોગ્ય, અઘટિત

**અન્યાયોપજીવી** વિ. [+સં. उपजीवी, પું.] અન્યાયને માર્ગે કમાનાર, ગેરકાયદેસરનાં સાધનોથી જીવનાર

**અ-ન્યાય્ય** વિ. [સં.] ન્યાય વિરુદ્ધ, ગેરવાજબી [ઈંધણી

**અન્યારી** સ્ત્રી. બાળવાનાં લાકડાંની ગાડી, સરપણની ગાડી,

**અન્યાર્થ** પું. [સં. अन्यत्+अर्थ] બીજો અર્થ

**અન્યાર્થી** વિ. [સં., પું.] બીજો અર્થ ધરાવનારું

**અન્યાશ્રય** પું. [સં. अन्यत्+आश्रय], **-યણ** ન. [સં.] જે ઇષ્ટદેવ કે સ્વામી હોય તેનો આશ્રય છોડી બીજાને શરણે જવાની ક્રિયા

**અન્યાશ્રયી** વિ. [+સં. आश्रयी, પું.] અન્યાશ્રય કરનારું

**અન્યાશ્રિત** વિ. [સં. अन्यत्+आश्रित] બીજાને આશરે રહેલું. (૨) અન્યાશ્રયી

**અન્યૂનાધિક** વિ. [+ સં. अधिक] નહિ ઓછું–નહિ વધુ એવું

**અન્યોક્તિ** સ્ત્રી. [સં. अन्यत् + उक्ति] હોય તેનાથી જુદું બોલવું એ, 'સેટાયર' (બ.ક.ઠા.) (૨) એક અર્થાલંકાર. (કાવ્ય.)

**અન્યોત્પન્ન** વિ. [સં. अन्यत् + उत्पन्न] પતિ સિવાયના બીજાથી પેદા થયેલું, ક્ષેત્રજ (સંતાન), હરામજાદું

**અન્યોન્ય** વિ. [સં. अन्यः + अन्यः, સંધિથી] બીજું બીજું. (૨) એકમેક. (૩) ક્રિ.વિ. પરસ્પર

**અન્યોન્ય-દ્રોહી** વિ. [સં., પું.] એકબીજાનો દ્રોહ કરનારું

**અન્યોન્ય-નિરપેક્ષ** વિ. [સં.] એકબીજાની જરૂર વિનાનું, સ્વતંત્ર

**અન્યોન્ય-નિષ્ઠ** વિ. [સં.] પરસ્પર નિષ્ઠાવાળું

**અન્યોન્ય-પૂરક** વિ. [સં.] એકબીજાની પૂરણી કરનારું, પરસ્પરની ખોટ પૂરનારું

**અન્યોન્ય-પોષક** વિ. [સં.] એકબીજાને પોષણ–બળ આપ- [નારું

**અન્યોન્ય-વાચક** વિ. [સં.] સર્વનામનો એક પ્રકાર. (વ્યા.)

**અન્યોન્ય-વિરોધ** પું. [સં.] એકબીજા સાથેનો વિરોધ

**અન્યોન્યવિરોધી** વિ. [સં.,પું.] એકબીજાનો વિરોધ કરનારું, શત્રુરૂપ

**અન્યોન્ય-સંશ્લિષ્ટ** (-સંશ્લિષ્ટ) વિ. [સં.] એકબીજાની સાથે સંવાદ ધરાવતું, સુસ્વર, મેળબંધ, સુસંગત, એકરસ, 'હાર્મોનિયસ' (ઉ.કે.)

**અન્યોન્યાત્મક** વિ. [+ સં. आत्मन् + क] એકબીજામાં એકાત્મક, પરસ્પર એકરૂપ, 'રેસિપ્રોકલ'

**અન્યોન્યાધ્યાસ** પું. [+ સં. अध्यास] પરસ્પર કરવામાં આવતો આરોપ, અન્યોન્ય કરાતું મિથ્યા આરોપણ

**અન્યોન્યાભાવ** પું. [+ સં. अभाव] બે વસ્તુઓની તદાત્મકતા–તદ્રૂપતાનો અભાવ (તર્ક.–ચાર પ્રકારના 'અભાવ' માંનો એક)

**અન્યોન્યાશ્રય** પું. [+ સં. आश्रय] એકબીજાનો સહારો, પરસ્પરનો આધાર. (૨) એક વસ્તુના જ્ઞાનને માટે બીજી વસ્તુના જાણપણાની જરૂર, સાપેક્ષ જ્ઞાન. (૨) દલીલનો એક દોષ. (તર્ક.)

**અન્યોન્યાશ્રયી** વિ. [+ સં., પું.] એકબીજાનો આશ્રય કરનારું

**અન્યોન્યાશ્રિત** વિ. [+ સં. आश्रित] અન્યોન્યાશ્રયે રહેલું

**અન્યોન્યોત્તેજન** ન. [+ સં. उत्तेजन] પરસ્પરનું ઉત્તેજન

**અન્વય** પું. [સં. अनु + अय] પાછળ જવું એ, અનુગમન, (૨) સંબંધ, 'સિક્વન્સ'. (૩) વંશ, કુળ. (૪) વાક્યરચનાના નિયમ પ્રમાણે એકબીજાં પદોનો સંબંધ જોઈ કર્તા કર્મ ક્રિયાપદ અને બીજાં પદોની સ્વાભાવિક ક્રમે ગોઠવણી. (વ્યા.). (૫) એક વસ્તુ હોય ત્યાં બીજી વસ્તુનું નિયમે કરીને હોવાપણું. (તર્ક.) (૬) પ્રતિજ્ઞા અને અનુમાનનો નિયમપૂર્વકનો સંબંધ. (તર્ક.) [**૦કરવો** (રૂ. પ્ર.) વાક્યમાં પદોના સ્વાભાવિક ક્રમ પ્રમાણે પદોની ગોઠવણી કરવી, પદ્યને ગદ્યના ક્રમમાં ગોઠવવું. **૦બેસવો** (-બૅસ-) (રૂ. પ્ર.) પદ્યાત્મક રચનાનું ગદ્યમાં પદોના સ્વાભાવિક ક્રમે આવી રહેવું. **૦બેસાડવો** (બૅસાડ-) (રૂ.પ્ર.) એ ક્રમને સ્વાભાવિક રૂપમાં ગોઠવી બતાવવો]

**અન્વય-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] કામ કરવાની સીધી રીત, 'ડિરેક્ટ પ્રોસેસ'

**અન્વય-જ્ઞાન** ન. [સં.] જાગ્રત સ્વપ્ન અને સુષુપ્તિ એ ત્રણે અવસ્થાઓમાં એના સાક્ષી તરીકે અનુમત ચોથા આત્માનું જ્ઞાન

**અન્વય-દર્શક** વિ. [સં.] સંબંધ જણાવનારું

**અન્વયદર્શકાક્ષર** પું. [+સં. अक्षर, ન.] સંબંધ જણાવનારો અક્ષર, 'રેફરન્સ લેટર'

**અન્વય-દૃષ્ટાંત** (-દૃષ્ટાન્ત) ન. [સં.] સાધન હોય ત્યાં સાધ્ય એટલે સાબિત કરવાની વસ્તુની હયાતી બતાવાય એવો દાખલો. (તર્ક.)

**અન્વય-પદ્ધતિ** સ્ત્રી. [સં.] અન્વેષણની એક પદ્ધતિ, સઘળા દાખલાઓમાં એક જ બીજો સર્વસાધારણ અર્થ મળી આવતો હોય તો એ બે અર્થ ઘણું કરીને કાર્યકારણ અથવા કાર્યકારણ સંબંધવાળા સમઝવામાં આવે છે એ પદ્ધતિ, 'મેથડ ઑફ ઍગ્રીમેન્ટ' (રા. વિ.) (તર્ક.)

**અન્વય-પ્રતિજ્ઞા** સ્ત્રી. [સં.] સિદ્ધાંત, પ્રમેય

**અન્વય-બોધ** પું. [સં.] શબ્દજ્ઞાનથી ઉત્પન્ન થનાર શાબ્દ બોધરૂપ એક પ્રકારનો અનુભવ. (કાવ્ય.)

**અન્વય-માન** ન. [સં.] સીધું માપ, 'ડિરેક્ટ મેઝર'

**અન્વય-યુક્ત** વિ. [સં.] અનુક્રમવાળું, એક પછી એક એવી રીતે રહે એવા ક્રમવાળું. (૨) ભાવાર્થવાળું, તાત્પર્યવાળું

**અન્વય-યોજના** સ્ત્રી. [સં.] વાક્યમાં ગદ્યના સ્વાભાવિક ક્રમે પદોની ગોઠવણી. (૨) એવા ક્રમનો સંબંધ સ્પષ્ટ કરનારું નિરૂપણ

**અન્વય-વ્યતિરેક** પું. [સં] અમુક એક વસ્તુ હોય ત્યાં બીજી વસ્તુ હોવાનો અને ન હોય તો ન હોવાનો સંબંધ કે નિયમ. (તર્ક.)

**અન્વય-વ્યતિરેક-પદ્ધતિ** સ્ત્રી. [સં.] અન્વય-વ્યતિરેકનો ખ્યાલ મળે એવી પદ્ધતિ, સંવાદ અને જુદાપણાની પદ્ધતિ

**અન્વય-વ્યતિરેકી** વિ. [સં., પું.] અન્વયની વ્યાપ્તિ તેમજ વ્યતિરેકની વ્યાપ્તિ એ બેઉવાળું

**અન્વય-વ્યભિચાર** પું. [સં.] કારણ હોવા છતાં કાર્યની [ઉત્પત્તિનું ન થવાપણું

**અન્વય-વ્યભિચારી** વિ. [સં., પું.] અન્વય-વ્યભિચારવાળું

**અન્વય-વ્યાપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] એક હોય ત્યાં બીજું હોય–સાધન હોય ત્યાં સાધ્ય હોય જ એવો સંબંધ. (તર્ક.)

**અન્વય-સહચાર** પું. [સં.] કારણ હોય તો કાર્ય થાય એવો નિયમ, કાર્ય–કારણનું હમેશાં સાથે હોવાપણું. (તર્ક.)

**અન્વયાગત** વિ. [+ સં. आगत] વંશપરંપરાથી ઊતરી આવેલું

**અન્વયાધાર** વિ. [+ સં. आधार] ક્રમાનુસારી. (વ્યા). (૨) વાક્યરચના સંબંધી, પદયોજના વિશેનું. (૩) પ્રત્યયરહિત ભાષાકુળમાં એકનું એક સ્થાન પ્રમાણે નામ વિશેષણ ક્રિયાપદ વગેરેનો ભાગ ભજવે એવું (ભાષાનું હોવાપણું), 'સિન્ટેક્ટિકલ' (ર. મ.)

**અન્વયાંતર** (-યાન્તર) ન. [+ સં. अन्तर] અન્ય સંબંધ. (૨) બીજો વંશ. (૩) સીધું અંતર, 'ડિરેક્ટ ડિસ્ટન્સ'

**અન્વયી** વિ. [સં., પું.] પાછળ આવી રહેલું, અનુસરીને રહેલું. (૨) સંબંધવાળું. (૩) એક જ વંશનું. (૪) અન્વયવ્યાપ્તિવાળું. (તર્ક.)

**અન્વયે** ના.યો. [સં. + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] –ના પ્રમાણે, –ની રૂએ

**અન્વર્થ,°ક** વિ. [સં. अनु + अर्थ, °क] બંધ બેસતા અર્થવાળું. (૨) નામ પ્રમાણે ગુણવાળું
**અન્વર્થ-ગ્રહણ** ન. [સં.] શબ્દનો અર્થ મૂળ અર્થ પ્રમાણે અક્ષરે અક્ષર લેવાપણું
**અન્વર્થ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અન્વર્થક હોવાપણું
**અન્વર્થ-સંજ્ઞા** (–સન્જ્ઞા) સ્ત્રી. [સં.] સ્પષ્ટ અર્થવાળું વિશેષ નામ. (૨) અર્થનું સીધી રીતે જ્ઞાન કરાવે તેવો શબ્દ
**અન્વાદર્શ** પું. [સં. अनु + आ-दर्श] કોઈપણ કાર્ય કે પ્રસંગની પાછળથી ઊભી થતી પ્રતિકૃતિ, 'આફ્ટર-ઇમેઇજ' (કે. હ.)
**અન્વાદેશ** પું. [સં. अनु + आ-देश] એક ને એક શબ્દનું વાક્યના પાછલા ભાગમાં પુનઃકથન. (વ્યા.) (૩) એક કામ કર્યા પછી એને બીજું કામ કરવાનો હુકમ
**અન્વાધાન** ન. [સં. अनु + आ-धान] અગ્નિની સ્થાપના કર્યા પછી એ ચાલુ રાખવા એમાં બળતણ નાખવાની ક્રિયા
**અન્વાહાર્ય** પું. [સં. अनु + आ-हार्य] અમાસને દિવસે કરવામાં આવતો શ્રાદ્ધનો અગ્નિ. (૨) પિતૃ માટે અમાસને દિવસે કરવામાં આવતું માસિક શ્રાદ્ધ, દર્શશ્રાદ્ધ, નાંદીમુખ શ્રાદ્ધ. (૩) ઋત્વિજને આપવામાં આવતી દક્ષિણા
**અન્વિત** વિ. [સં. अनु + इत] સંયુક્ત, જોડાયેલું. (૨) સપડાયેલું, પકડાયેલું. (૩) વાક્યમાંનાં પદોના પરસ્પર સંબંધવાળું. (વ્યા.) [(મીમાંસા.)
**અન્વિતાભિધાન** પું. [+સં. अभि°] મીમાંસકોનો એક વાદ.
**અન્વિતાર્થ** પું. [+સં. अर्थ] આગળ પાછળના સંબંધથી સહેજે સમઝી શકાય તેવો અર્થ. (૨) વિ. એવી રીતે સમઝાય તેવા અર્થવાળું
**અન્વિતિ** સ્ત્રી. [સં. अनु + इति] જુઓ 'અન્વય.'
**અન્વીક્ષણ** ન. [સં. अनु + ईक्षण], **અન્વીક્ષા** સ્ત્રી. [+સં. ईक्षा] બારીકીથી જોવું એ. (૨) સમીક્ષા, સમાલોચના. (૩) બોધ, બોધના, સંવેદન, પ્રત્યય, વિભાવના, 'કૉન્સેપ્ટ' (ન.પા.). (૪) શોધખોળ, 'રિસર્ચ'
**અન્વીત** વિ. [સં. अनु + इत] જુઓ 'અન્વિત'.
**અન્વેષક** વિ. [સં. अनु + एषक] શોધ કરનાર. (૨) તપાસ કરનાર. (૩) હિસાબ તપાસનાર માણસ, 'ઑડિટર'
**અન્વેષણ** ન. [+સં. अनु + एषण], **–ણા** [+સં. एषणा] બારીકીથી જોવું એ. (૨) તપાસ, 'ઇન્વેસ્ટિગેશન.' (૩) શોધખોળ, 'રિસર્ચ.' (૪) હિસાબ-તપાસ, 'ઑડિટ'
**અન્વેષિત** વિ. [+સં. अनु + एषित, પ્રે., ભૂ.કૃ.] તપાસ કરાયેલું. (૨) શોધાયેલું [શોધખોળ કરવા જેવું
**અન્વેષ્ટવ્ય** વિ. [સં. अनु + एष्टव्य] તપાસ કરવા જેવું. (૨)
**અન્વેષ્ટા** વિ. [સં. अनु + एष्टा, પું.] જુઓ 'અન્વેષક.'
**અપ**[1] ઉપ. [સં. 'નીચેનું' ઊતરતું' 'હીન' 'ખરાબ' 'વિરોધ' વગેરે અર્થ બતાવવા સંસ્કૃત તત્સમ શબ્દોમાં પૂર્વ પદમાં આવતો ઉપસર્ગ; જુઓ નીચે સંખ્યાબંધ શબ્દો.] નીચેનું. (૨) હીન. (૩) ખરાબ. (૪) વિરોધ
**અપ**[2] ન. [સં. अप् સ્ત્રી. નો સીધો ઉપયોગ, રૂપાખ્યાન વિના] પાણી
**અપકાય** વિ. [સં. अप्-काय] પાણીના જીવનો વર્ગ (જીવોના છ ભેદોમાંનો એક). (જૈન.)
**અપ-કર્તા** વિ. [સં., પું.] અપકાર કરનાર. (૨) શત્રુ
**અપ-કર્મ** ન. [સં.] અયોગ્ય કામ, કુકર્મ, દુરાચરણ
**અપ-કર્ષ** પું. [સં.] નીચે ખેંચવું કે પાડી નાખવું એ. (૨) (૨) ઘટ, ક્ષય, ઊણપ. (૩) પડતી, અવનતિ. (૪) કોઈ આકાશી પદાર્થે પોતાના કરતાં મોટા પદાર્થની નજીક થઈ પસાર થતાં એના માર્ગમાં થતો ફેરફાર. (ખગોળ.)
**અપકર્ષક, –કારક** વિ. [સં.] અપકર્ષ કરનારું
**અપ-કર્ષણ** ન. [સં.] નીચે ખેંચવું કે પાડી નાખવું એ. (૨) ઘટ, ક્ષય, ઊણપ. (૩) પડતી. (૪) દૂર હઠવાની શક્તિ. (૫) ઊલટી દિશામાં જવું એ
**અપ-કવિ** પું. [સં.] હલકી જાતની કવિતા કરનારો કવિ. (૨) કાવ્યલક્ષણોથી વર્જિત જોડકણાં કરનારો આભાસી કવિ
**અપ-કાર** પું. [સં.] ઉપકાર કરનારાને હાનિ પહોંચે તેવા પ્રકારની ક્રિયા, કૃતઘ્નતા. (૨) હાનિ, નુકસાન
**અપકારક** વિ. [સં.], **અપકારી** વિ. [સં., પું.] અપકાર કરનારું
**અપ-કાર્ય** ન. [સં.] જુઓ 'અપ-કર્મ.'
**અપ-કીર્તિ** સ્ત્રી. [સં.] અપયશ, બદનામી [હોય તેવું
**અપ-કૃત** વિ. [સં.] જેના પ્રતિ અપકાર કરવામાં આવ્યો
**અપ-કૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] અપકાર. (૨) ખરાબ કૃતિ, દુરાચરણ
**અપ-કૃત્ય** ન. [સં.] જુઓ 'અપકર્મ'.
**અપ-કૃષ્ટ** વિ. [સં.] ખેંચી લીધેલું. (૨) ઊતરતી કોટિનું. (૩) (લા.) નીચ, અધમ
**અપ-કેંદ્ર** (–કેન્દ્ર) ન. [સં.] દીર્ઘ વૃત્ત વગેરેમાં એક કરતાં વધારે કેંદ્ર હોય તેમાંથી કોઈ એક કેંદ્ર, 'ઍપો-સેન્ટર'. (ગ.)
**અપ-ક્રમ** પું. [સં.] ભાગી જવાની ક્રિયા, પલાયન. (૨) ઊલટો ક્રમ. (૩) ક્રમભંગ
**અપ-ક્રાંત** વિ. [સં.] ભ્રષ્ટ થયેલું. (૨) અવનતિ પામેલું
**અપ-ક્રાંતિ** (–ક્રાન્તિ) સ્ત્રી. [સં.] અપક્રમ. (૨) ઊલટા પ્રકારની ક્રાંતિ, અહિતકારી ફેરફાર, 'ડિવોલ્યૂશન' (બ. ક. ઠા.) [ક્રિયા, નુકસાન
**અપ-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] ઊલટા પ્રકારની ક્રિયા. (૨) અવ-
**અ-પક્વ** વિ. [સં.] પરિપક્વ નહિ તેવું. (૨) કાચું. (૩) વિકાસ પામ્યા વિનાનું
**અપક્વ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અપક્વ હોવાપણું
**અ-પક્ષ** વિ. [સં.] પાંખ વિનાનું. (૨) કાર્યકરોના વ્યવસ્થિત સમૂહ બહારનું. (૩) (લા.) તટસ્થ, ત્રાહિત
**અપક્ષ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અપક્ષપણું [તટસ્થતા
**અ-પક્ષપાત** પું. [સં.] પક્ષપાતનો અભાવ, સમાન ભાવ,
**અપ-ક્ષય** પું. [સં.] ભારે ક્ષય. (૨) વિનાશ
**અપ-ક્ષિપ્ત** વિ. [સં.] ફેંકી દીધેલું
**અપ-ક્ષેપ** પું. [સં.], **–પણ** ન. [સં.] ફેંકી દેવાની ક્રિયા. (૨) ઉપરથી નીચે ફેંકવાની ક્રિયા. (વૈશેષિક.) (૩) કોઈ પદાર્થ સાથે અથડાઈ પ્રકાશ અને અવાજનું પાછું ફરવું એ. (વિજ્ઞાન.)
**અપખો** પું. [પ્રા.] અબખો, અભાવો, અણગમો
**અપખોડવું** સ. ક્રિ. અવખોડવું, વખોડવું, નિંદવું. **અપખોડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અપખોડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**અપખોડાવવું, અપખોડાવું** જુઓ 'અપખોડવું'માં.
**અપ-ગત** વિ. [સં.] દૂર ગયેલું. (૨) મૃત્યુ પામેલું [દુર્ગતિ
**અપ-ગતિ** સ્ત્રી. [સં.] દૂર થવાની ક્રિયા. (૨) અવગતિ,
**અપ-ગમ** પું. [સં.] દૂર થવાની ક્રિયા. (૨) વિયોગ. (૩) મૃત્યુ. (૪) સમીકરણમાંથી અપૂર્ણાંક-વગેરે દૂર કરવાની રીત. (ગ.)
**અપ-ગમન** ન. [સં.] દૂર થવાની ક્રિયા. (૨) ગ્રહની પોતાની કક્ષામાં દેખાતી ઊલટી એટલે પૂર્વથી પશ્ચિમ તરફ ગતિ, વક્રગતિનું કે વક્રી થવું એ, 'રેટ્રોગ્રેડેશન'
**અ-પગું** વિ. [+ જુઓ 'પગ' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] પગ વિનાનું. (૨) લંગડું
**અપ-ઘાત** પું. [સં.] ખરાબ પ્રકારનો ઘાત, કમોત
**અપ-ચક્ર** ન. [સં.] યંત્રને બાધા કરનારું ચક્ર. (૨) ખોટો સમૂહ. (૩) ખરાબ રાજ્ય
**અપ-ચય** પું. [સં.] હાનિ, નુકસાન. (૨) ઘસારો. (૩) પડતી, અધોગતિ. (૪) ગ્રહોનાં કેટલાંક સ્થાનોનું નામ. (૫) ચયશ્રેઢીમાં ચય ઋણ હોય તો એ અથવા એને લીધે પડેલું પહેલા અને છેલ્લા પદ વચ્ચેનું અંતર. (ગ.)
**અપચય-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] શરીરની ઘસારાની ક્રિયા, 'કેટેબોલિઝમ'
**અપ-ચરિત** ન. [સં.] ખરાબ આચરણ, દુરાચરણ, ગેરવર્તન
**અપ-ચ(-છ)રું(-ગું,-ણું)** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' પ્રત્યય; 'ળ'-'ણું' ગુ.માં] [ગ્રા.] મસ્તીખોર, આરવીતરું
**અપ-ચાર** પું [સં.] દુરાચરણ. (૨) દવામાં પરહેજી ન પાળવી એ. (૩) ઊલટા પ્રકારની—નુકસાન કરે તેવી સારવાર
**અપચારી** વિ. [સં., પું.] અપચાર કરનારું [સત્કાર
**અપ-ચિતિ** સ્ત્રી. [સં.] દુર્વ્યય. (૨) પ્રાયશ્ચિત્ત. (૩) સંમાન,
**અપ-ચિત્ર** ન. [સં.] ખરાબ ચિત્ર
**અપ-ચિહ્‌ન** ન. [સં.] દુશ્ચિહ્‌ન, અપશુકન
**અ-પચો** પું. [+ ગુ. 'પચવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] પાચન-ક્રિયાનો અભાવ, બદહજમી
**અપ-ચ્છાય** વિ. [સં.] જેનો ઓળો—પડછાયો ન પડે તેવું (પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે દેવ વગેરે)
**અપછરા** સ્ત્રી. [સં. अप्सराः, અર્વા. તદ્દ્ભવ] સ્વર્ગની વારાંગના, અપ્સરા
**અપછરું(-ગું,-ણું)** જુઓ 'અપચરું'.
**અપ-જય** પું. [સં.] પરાજય, હાર
**અપ-જશ(-સ)** પું. [+ જુઓ 'જશ(-સ).] અપયશ, બદ-નામી, અપકીર્તિ
**અપ-જસિ(-શિ)યું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] અપકીર્તિ-વાળું. (૨) અપકીર્તિ અપાવે તેવું
**અપ-જાત** વિ. [સં.] કજાત નીવડેલું (સંતાન)
**અપ-જાર** પું. [પાર.] મુશ્કેલી, મૂંઝવણ
**અપ-જ્ઞાન** ન. [સં.] ઊલટા પ્રકારનું જ્ઞાન, દુર્જ્ઞાન
**અપ-તીર્થ** ન. [સં.] તીર્થ ન હોય તેવું સ્થાન, જે નિંદાયેલું છે તેવું તીર્થ, કુતીર્થ
**અપ-ત્રપ** વિ. [સં.] લાજ-શરમ વિનાનું, બેશરમ, નિર્લજ્જ
**અપ-દશા** સ્ત્રી. [સં.] અવદશા, બૂરી હાલત
**અપ-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] ખરાબ નજર, કુદૃષ્ટિ
**અપ-દેવતા** પું. [સં., સ્ત્રી.] ભૂત પ્રેત વગેરે
**અપ-દેશ** પું. [સં.] ઉલ્લેખ. (૨) ઉપદેશ. (૩) બહાનું. (૪) કારણ આપવું એ. (તર્ક.)
**અપ-દ્રવ્ય** ન. [સં.] ખરાબ પદાર્થ. (૨) ખરાબ ધન
**અપ-દ્વાર** ન. [સં.] પાછલું બારણું. (૨) (લા.) ગુદા
**અપ-ધર્મ** પું. [સં.] અધર્મ. (૨) અનીતિ
**અપ-ધ્યાન** ન. [સં.] 'આર્ત' અને 'રૌદ્ર' એવા બે પ્રકારનું ધ્યાન. (જૈન.)
**અપ-ધ્વંસ (-ધ્વંસ)** પું. [સં.] બૂરા પ્રકારનો નાશ. (૨) અધોગતિ, અધઃપાત. (૩) (લા.) નામોશી, બદનામી
**અપ-નય** પું. [સં.] અનીતિ, ખરાબ આચરણ
**અપ-નયન** ન. [સં.] ખોટી રીતે લઈ જવું-હરી જવું એ. 'કિડનેપિંગ'. (૨) સમીકરણમાં કોઈ પરિણામને એક બાજુથી બીજી બાજુ લઈ જવાપણું. 'ટ્રાન્સ્પોઝિશન.' (ગ.) (૩) સમીકરણમાં અજ્ઞાત ઊડી જવાની ક્રિયા, 'એલિમિને-શન.' (ગ.)
**અપ-ન્યાસ** પું. [સં.] ગીત કે આલાપની અસ્તાઈની સમાપ્તિ કરવાનો સૂર. (સંગીત.) (૨) રાગનાં દસ લક્ષણો માંહેનું એક. (સંગીત.)
**અપન(-પ્પ)ટ**[1] ક્રિ.વિ. દરરોજ, હમેશાં [મસ્તીખોર
**અપટ**[2] વિ. [સં. अ-पट्ट] આવડત વિનાનું. (૨) (લા.) તોફાની,
**અપટી** સ્ત્રી. [સં.] તંબુ આસપાસ બાંધેલી કનાત. (૨) રંગભૂમિ ઉપરનો પડદો. (નાટ્ય.)
**અપટી-ક્ષેપ** પું. [સં.] રંગભૂમિ ઉપરનો પડદો ઝડપથી દૂર કરવાની—હટાડવાની ક્રિયા. (નાટ્ય.)
**અ-પટુ** વિ. [સં.] હોશિયાર નહિ તેવું, અકુશળ
**અપ-ટુ-ડેઈટ** વિ. [અં.] અદ્યતન
**અપટુ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] અનાવડત
**અ-પઠિત** વિ. [સં.] વાંચવામાં આવ્યું ન હોય તેવું. (૨) ભણવામાં આવ્યું ન હોય તેવું
**અપડાવવું** સ.ક્રિ. [હિં. અપડાના] ઝઘડવું, તકરાર કરવી
**અપડાવું** જુઓ 'આ(-આં)પડવું'માં.
**અ-પડું** વિ. [+ જુઓ 'પડવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] ન પડે તેવું, સ્થિર, અચળ
**અ-પઢ** વિ. [હિં.] અભણ
**અ-પણ્ય** વિ. [સં.] ધર્મશાસ્ત્રમાં વેચવાની મના કરી હોય તેવું
**અપતરંગ (-તરઙ્ગ)** પું. [સં. अप्-तरंग–પાણીનું મોજું] (લા.) હવાઈ ખ્યાલ
**અપતરંગી (-તરઙ્ગી)** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] હવાઈ ખ્યાલવાળું
**અ-પતિકા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] પતિહીન સ્ત્રી, વિધવા. (૨) છંડાયેલી
**અ-પતિવ્રત** ન. [સં.] પતિ તરફની વફાદારીનો અભાવ
**અ-પતિવ્રતા** સ્ત્રી. [સં.] પોતાના પતિને છોડી બીજા પતિ સાથે વિહરનારી સ્ત્રી, કુલટા, વ્યભિચારિણી
**અ-પતીજ** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પતીજ.'] વિશ્વાસનો અભાવ, અણવિશ્વાસ
**અ-પત્નીક** વિ. [સં.] જેને પત્ની નથી તેવું, કુંવારું. (૨) પત્નીને સાથે ન રાખીને કરવા જેવું

**અપત્ય** ન. [સં.] સંતાન, બચ્ચું

**અપત્ય-કામ** વિ. [સં.] સંતાન થવાની ઇચ્છા રાખનારું

**અપત્ય-કામા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] સંતાન થવાની ઇચ્છા રાખનારી

**અપત્ય-ઘાત** પું. [સં.] પોતાના સંતાનની હત્યા

**અપત્યઘાતી** વિ. [સં., પું.] પોતાના સંતાનને મારી નાખનાર

**અપત્ય-પ્રેમ** પું. [+સં., પું., ન.] સંતાનો તરફની લાગણી, વત્સલતા

**અપત્ય-વત્સલ** વિ. [સં.] જેને સંતાનો વહાલાં છે તેવું

**અપત્યવત્સલા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] જેને સંતાન કે સંતાનો વહાલાં છે તેવી સ્ત્રી

**અપત્ય-સ્નેહ** પું. [સં.] જુઓ 'અપત્યપ્રેમ'.

**અપત્યાર્થી** વિ. [+સં. अर्थी, પું.] સંતાનની ઇચ્છાવાળું

**અ-પત્ર** વિ. [સં.,] **-ત્રી** વિ. [સં., પું.] પાંદડાં વિનાનું. (૨) પાંખ વગરનું

**અ-પથ** પું. [સં.] કુમાર્ગ, ખરાબ રસ્તો. (૨) પાખંડી સંપ્રદાય

**અ-પથ્ય** વિ. [સં.] અહિતકર, પ્રતિકૂળ, અવગુણ કરે તેવું. (૨) ન. અવગુણકારી આહાર-વિહાર, કુપથ્ય

**અ-પદ** વિ. [સં.] પગ વિના ચાલનારું. (૨) હોદ્દા-અધિકાર-સ્થાન વિનાનું

**અ-પદાર્થ** પું. [સં.] ખોટો અર્થ. (૨) મિથ્યા-અસત વસ્તુ

**અ-પદી** વિ. [સં., પું.] પગ વિનાનું

**અ-પદ્ય** ન. [સં.] પદ્ય નથી તેવી રચના

**અપદ્યાગદ્ય** ન. [+સં. अ-गद्य] નથી છંદ વગેરેથી બાંધેલી કે નથી સ્વાભાવિક વાક્યસ્વરૂપની તેવી રચના. (૨) વિ. નથી પદ્ય કે નથી ગદ્ય તેવું (કાવ્ય કે રચના)

**અપ-ધોરણ** ન. [સં. + જુઓ 'ધોરણ'.] વિલક્ષણપણું, 'ઍબ-નોર્મૉલેટી' (૨.છો.પ.) [(૨) અપહરણ, 'ઍબ્ડક્શન'

**અપ-નયન** ન. [સં.] દૂર લઈ જવાની કે કરવાની ક્રિયા.

**અપનાવવું** સ.ક્રિ. [હિં. અપનાના] બીજાને પોતાનું કરી લેવું. (૨) શુદ્ધ કરી પોતાનું કરી લેવું. **અપનાવાવું** કર્મણિ., ક્રિ.

**અપનાવટ** સ્ત્રી. [હિં.] અપનાવવાની ક્રિયા

**અપનાવાવું** જુઓ 'અપનાવવું'માં.

**અપ-પરિણામ** ન. [સં., પું.] ખોટું પરિણામ

**અપ-પાઠ** પું. [સં.] દૂષિત પાઠ, ખોટો પાઠ, 'ઇમ્પ્રોપર રીડિંગ'

**અપ-પ્રયાણ** ન. [સં.] ખોટા રસ્તા તરફ જવું એ

**અપ-પ્રયોગ** પું. [સં.] ખોટો પ્રયોગ, દુષ્પ્રયોગ

**અપ-પ્રવેશ** પું. [સં.] ગેરવાજબી પ્રકારનું દાખલ થવું એ, 'ટ્રેસ-પાસ'

**અપ-ભવન** ન. [સં.] પ્રકાશ વગરના પદાર્થની કોર ઉપર થઈ ને જતાં પ્રકાશના કિરણનું પોતાનો સીધો માર્ગ સહેજસાજ છોડી દઈ પ્રકાશ વગરના પદાર્થની છાયામાં જવાપણું, 'ડિફ્રેક્શન'

**અપ-ભાવ** પું. [સં.] ખોટો કે હીન પ્રકારનો ભાવ

**અપ-ભાષા** સ્ત્રી. [સં.] જેમાં ગાલિપ્રદાન છે તેવી ભાષા, ખરાબ ભાષા, દુર્ભાષા, અશિષ્ટ ભાષા [ગાલિપ્રદાન કરનારું

**અપભાષી** વિ. [સં., પું.] ખરાબ ભાષા બોલનારું,

**અપ-ભ્રષ્ટ** વિ. [સં.] ઉપરથી નીચે આવી પડેલું. (૨) જેમાં શુદ્ધ સંસ્કારોમાંથી ખસી જવાનું થયું છે તેવું (શબ્દ, ભાષા વગેરે)

**અપ-ભ્રંશ** (-ભ્રંશ) પું. [સં.] પતન, પડતી. (૨) અશુદ્ધ રૂપાંતર, વિકૃત થયેલું રૂપાંતર, ભ્રષ્ટ થયેલો શબ્દ. (૩) બીજી ભૂમિકાના અંતભાગની એક વિશાળ પ્રાકૃત ભાષા (જેમાં ૧૦મી સદી સુધીમાં ૨૭ જેટલા પ્રાદેશિક ભેદ જાણવામાં આવ્યા છે. એમાં ગુજરાતી-મારવાડી(મેવાડી સાથે)-ઢૂંઢાળી(જૈપુરી) -મેવાતી-હાડૌતી-માળવી-નિમાડી એ પ્રાદેશિક ભાષા-બોલીઓને જન્મ આપનારો એવો 'ગૌર્જર અપભ્રંશ' એક હતો.]

**અપભ્રંશ-નિબદ્ધ** (-ભ્રંશ-) વિ. [સં.] અપભ્રંશ ભાષામાં રચાયેલું

**અપભ્રંશ-ભાષી** (-ભ્રંશ-) વિ. [સં., પું.] અપભ્રંશ ભાષા બોલનારું

**અપ-ભ્રંશિત** (-ભ્રંશિત) વિ. [સં. अपभ्रंश નામધાતુ ઉપરથી ભૂ. કૃ.] અપભ્રષ્ટ રચેલું

**અપભ્રંશીય** (-ભ્રંશીય) વિ. [સં.] અપભ્રંશ ભાષાને લગતું

**અપ-મંતવ્ય** (-મન્તવ્ય) વિ. [સં.] અપમાન કરવા જેવું. (૨) ન. ખોટું મંતવ્ય, ખોટી માન્યતા [તિરસ્કાર

**અપ-માન** ન. [સં., પું.] અનાદર, અવજ્ઞા. (૨) (લા.)

**અપમાન-કારક** વિ. [સં.], **અપમાન-કારી** વિ. [સં., પું.], **અપમાન-જનક** વિ. [સં.] અપમાન ઉપજાવનારું, અપમાન કરનારું, માનભંગ કરનારું

**અપમાન-યુક્ત** વિ. [સં.] અપમાનવાળું

**અપમાનવું** સ.ક્રિ. [સં. अप + मान्, તત્સમ] અપમાન કરવું

**અપમાન-સૂચક** વિ. [સં.] અપમાન સૂચવનારું-બતાવનારું

**અપ-માનિત** વિ. [સં.] જેનું અપમાન કરવામાં આવ્યું છે તેવું

**અપમાની** વિ. [સં., પું.] અપમાન કરનારું

**અપ-માન્ય** વિ. [સં.] માન્ય નહિ તેવું. (૨) અપમાન કરાવાને યોગ્ય

**અપ-માર્ગ** પું. [સં] મુખ્ય માર્ગ સિવાયનો માર્ગ, કુમાર્ગ

**અપમાર્ગી** વિ. [સં., પું.] કુમાર્ગે ચાલનારું

**અપ-મિશ્રણ** ન. [સં.] ભેળ-સેળ, 'ઍડલ્ટરેશન'

**અપ-મૃત્યુ** ન. [સં., પું.] કમોત [અપકીર્તિ

**અપ-યશ** પું. [+સં. यशस्, ન.] અપજશ, બદનામી,

**અપ-યોગ** પું. [સં.] ખરાબ ઉપયોગ. (૨) ખોટી રીતે કરવામાં આવતો ઉપયોગ, 'મિસ-ઍપ્રોપ્રિયેશન'

**અપર** સર્વ., વિ. [સં., સર્વ.] બીજું. (૨) પશ્ચિમ દિશાનું. (૩) (લા.) ઊતરતું, હલકું. (૪) સાવકું

**અપર-દિશા** સ્ત્રી. [સં.] પશ્ચિમ દિશા

**અપર-મહિનો** પું. [+જુઓ 'મહિનો.'] પુરુષોત્તમ માસ, અધિક માસ, મલમાસ

**અપર-મા** સ્ત્રી. [+જુઓ 'મા[૨].'], **-માતા** સ્ત્રી. [સં.] બીજી મા, ઓરમાન મા, સાવકી મા

**અ-પરમાદ** પું [સં. प्रमाद, અર્વા. તદ્ભવ. શરૂમાં 'અ' પ્રક્ષિપ્ત] ખાવા પીવામાં થયેલી ભૂલ. (૨) (લા.) તબિયતમાં એ પ્રકારે થયેલો બગાડો

**અપર-માનસ** ન. [સં.] સૂક્ષ્મ મન, ઉપમન, અવ્યક્ત માનસ, ઉપ-માનસ, અર્ધચેતન, અવચેતન, 'સબ-કૉન્શિયસ' (ભૂ.ગો.)

**અપર-રાત્ર** ન. [સં.] પાછલી રાત

**અપ-રસ[૧]** પું. [સં.] દૂષિત રસવૃત્તિ, હલકી જાતનો આસ્વાદ.

(૨) કાવ્યમાં યથા-સ્થાન જે રસ આવવો જોઇયે તે ન આવતાં એને સ્થાને ખોટી રીતે નિરૂપાયેલો રસ. (કાવ્ય.) (૩) હથેળી અને પગનાં તળિયાંમાં થતો ચામડીનો એક રોગ. (વૈદક.)
**અપરસ**[૨] સ્ત્રી. [સં. અ-સ્પર્શ, પું.] નાહ્યા પછી ક્યાંય પણ સ્પર્શ ન કરાય એવી સ્થિતિ, પાકી નવેંદ. (પુષ્ટિ.)
**અપર-સામાન્ય** ન. [સં.] અમુક કે ઓછો દેશ કે સ્થળમાં રહેનારો વર્ગ. પેટા-વર્ગ, ઉપજાતિ. (તર્ક.)
**અપરસામાન્ય-સ્વસ્તિક** પું. [સં.] ક્ષિતિજનું પશ્ચિમ બિંદુ
**અ-પરસ્પર** ક્રિ. વિ. [સં.] અન્યોન્ય નહિ એ રીતે
**અપરં-ચ** (અપરઞ્ચ) ઉભ. [સં.] વળી, તેમજ, વિશેષમાં, ઉપરાંત [નથી તેવું, અપાર
**અ-પરંપાર** (અપરમ્પાર) વિ. [સં. અ-પરપાર] સામો છેડો
**અપરા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અપર'. (૨) વૈશાખ વદિ અગિયારસની તિથિ
**અ-પરાક્રમ** ન. [સં., પું.] પરાક્રમનો અભાવ
**અપરાક્રમી** વિ. [સં., પું.] જેણે પરાક્રમ નથી કર્યું તેવું
**અપ-રાગ** પું. [સં.] સ્નેહનું ન હોવાપણું. (૨) અસંતોષ
**અપરાગ્નિ** પું. [સં. अपर + अग्नि] ગાર્હસ્પત્ય તથા દક્ષિણાગ્નિ નામના બે અગ્નિઓમાંનો દરેક
**અ-પરાજિત** વિ. [સં.] પરાજય પામ્યું ન હોય તેવું, નહિ હારેલું. (૨) પાંચ અનુત્તર વિમાન માંહેનું ચોથું વિમાન. (જૈન.)
**અપરાજિત-તા** સ્ત્રી [સં.] અપરાજિત હોવાપણું
**અ-પરાજેય** વિ. [સં.] હરાવી ન શકાય તેવું [અપરાધી
**અપ-રાદ્ધ** વિ. [સં.] જેણે અપરાધ-ગુનો કર્યો છે તેવું,
**અપ-રાધ** પું. [સં.] ગુનો, વાંક [૦મૂકવો (રૂ.પ્ર.) આરોપ કરવો-મૂકવો. ૦લગાડવો (રૂ.પ્ર.) આરોપ મૂકવો. (૨) નિંદા કરવી. ૦હણવો (રૂ.પ્ર.) અપરાધમુક્ત કરવું]
**અપરાધ(-ધે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [સં. अपराधी + ગુ. 'અ-(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય] જુઓ 'અપરાધિની.'
**અપરાધ-નામું** ન. [+જુઓ 'નામું.'], **અપરાધ-પત્ર** પું. [સં., ન.] આરોપ મૂક્યા વિશેનું લખાણ, તહોમતનામું, 'આરોપ-નામું'
**અપરાધ-શાસન-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] અપરાધોનો વિચાર આપી કયા અપરાધની કઈ સજા કરવી જોઈયે એનો કાયદો આપતું શાસ્ત્ર, 'પીનલ કોડ' (ન.ભો.)
**અપરાધિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] અપરાધ કરનારી સ્ત્રી
**અપરાધી** વિ. [સં., પું.] અપરાધ કરનારું, ગુનેગાર
**અ-પરાધીન** વિ. [સં.] પરાધીન નથી તેવું, સ્વતંત્ર
**અપરાધીન-તા** સ્ત્રી. [સં.] સ્વતંત્રતા
**અપરાધેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'અપરાધણ.'
**અપરા પ્રકૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] સૃષ્ટિના રૂપની જડ પ્રકૃતિ. (વેદાંત.)
**અપરાર્ધ** પું. [સં. अपर + अर्ध] બીજો અર્ધ ભાગ
**અપરા વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] બ્રહ્મજ્ઞાન ન આપનારી વિદ્યા, લૌકિક ફળ આપનારી વેદવિદ્યા. (વેદાંત.)
**અપરા શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] માયાશક્તિ. (તંત્ર.)
**અ-પરાસ્ત** વિ. [સં.] ન હારેલું, અ-પરાજિત

**અપરાહ્ણ** પું. [સં. अपर + अहन् > अह्ण न.] દિવસનો પાછલો અર્ધભાગ, બપોર પછીનો સમય
**અપરાંત** (-રાન્ત) પું. [+સં. अपर + अन्त] સામો છેડો. (૨) હાલના દક્ષિણ ગુજરાત અને એને લગતા મહારાષ્ટ્રનો મધ્યયુગનો એ નામનો પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.) [આવ્યો તેવું
**અ-પરિગૃહીત** વિ. [સં.] જેનો સ્વીકાર કરવામાં નથી
**અ-પરિગ્રહ** પું. [સં.] કોઈ પણ વસ્તુનો પોતાના ઉપયોગ માટે સ્વીકાર અને સંઘરો ન કરવાં એ [રાખવી એ]
**અપરિગ્રહ-વ્રત** ન. [સં.] પરિગ્રહ ન કરવાની પ્રતિજ્ઞા ચાલુ
**અપરિગ્રહી** વિ. [સં., પું.] પરિગ્રહ ન રાખનારું
**અ-પરિચય** પું. [સં.] ઓળખાણનો અભાવ
**અપરિચયી** વિ. [સં., પું.] જેને કોઈની ઓળખાણ નથી તેવું, જે કોઈને ઓળખતું નથી તેવું, બિનવાકેફ
**અ-પરિચિત** વિ. [સં.] અજાણ્યું
**અપરિચિત-તા** સ્ત્રી. [સં.] અજાણ હોવાપણું. (૨) અજાણ્યા-પણું [(૨) સર્વવ્યાપક
**અ-પરિચ્છન્ન** વિ. [સં.] પરિચ્છન્ન-ઢાંકેલું નહિ તેવું, ઉઘાડું.
**અ-પરિચ્છિન્ન** વિ. [સં.] જુદું નહિ પાડેલું, અખંડ
**અ-પરિણત** વિ. [સં.] પરિણામ પામ્યું ન હોય તેવું. (૨) પાકી ગયું ન હોય તેવું, અપક્વ. (૩) ન. ભિક્ષાને લગતો એક દોષ. (જૈન.)
**અપરિણત-બુદ્ધિ** વિ. [સં.] અપક્વ બુદ્ધિનું, કાચી બુદ્ધિનું
**અ-પરિક્લિષ્ટ** વિ. [સં.] દુઃખ પામ્યા વિનાનું. (૨) વિના પ્રયાસે સધાયેલું
**અ-પરિક્લેશ** પું. [સં.] દુઃખ કે કષ્ટ ન દેવાપણું-ન હોવાપણું
**અ-પરિણામ** ન. [સં., પું.] પરિણામનો અભાવ, તેની તે સ્થિતિમાં રહેવાપણું. (૨) પું. થોડી બુદ્ધિવાળો અને તીર્થંકરના વચનનું મર્મ નહિ જાણનારો. (જૈન.) [પામેલું
**અપરિણામી** વિ. [સં., પું.] પરિણામ નહિ પામનારું-નહિ
**અ-પરિણીત** વિ. [સં.] નહિ પરણેલું, કુંવારું
**અ-પરિતુષ્ટ** વિ. [સં.] પરિતોષ-સંતોષ નહિ પામેલું, અસંતુષ્ટ
**અ-પરિતૃપ્ત** વિ. [સં.] પરિતૃપ્તિ-સંતોષ નહિ પામેલું, ન ધરાયેલું, અતૃપ્ત
**અ-પરિતોષ** પું. [સં.] સંતોષનો અભાવ, અસંતોષ
**અ-પરિત્યક્ત** વિ. [સં.] જેનો પરિત્યાગ નથી કરવામાં આવ્યો તેવું, નહિ ત્યજેલું
**અ-પરિત્યાગ** પું. [સં.] ત્યાગનો અભાવ
**અ-પરિત્યાજ્ય** વિ. [સં.] ત્યાગ ન કરવા જેવું
**અ-પરિપક્વ** વિ. [સં.] બરોબર ન પાકેલું
**અ-પરિમિત** વિ. [સં.] માપવામાં ન આવેલું. (૨) ખૂબ ખૂબ મોટું. (૩) અસંખ્ય
**અ-પરિમેય** વિ. [સં.] જેનું માપ ન થઈ શકે તેવું, અમેય
**અપરિમેય-તા** સ્ત્રી [સં.] અમેયતા
**અ-પરિવર્તન** ન. [સં.] ફેરફાર ન થવાપણું, તેની તે જ સ્થિતિ
**અપરિવર્તન-વાદ** પું. [સં.] ચાલતી રીતમાં કે સિદ્ધાંતમાં ફેરફાર ન કરવાનું કહેતો મત-સિદ્ધાંત
**અપરિવર્તનવાદી** વિ. [સં., પું.] અપરિવર્તનવાદમાં માનનારું, નાફેરવાદી. (૨) રૂઢિવાદી

**અપરિવર્તન-શીલ, અ-પરિવર્તનીય** વિ. [સં.] પરિવર્તન ન થઈ શકે તેવું, જેમાં ફેરફાર ન થાય તેવું

**અ-પરિષ્કૃત** વિ. [સં.] જેનો સંસ્કાર કરવામાં નથી આવ્યો તેવું. (૨) અસ્વચ્છ. (૩) અશુદ્ધ

**અ-પરિસીમ** વિ. [સં.] હદ વગરનું, અપાર, અમર્યાદ

**અ-પરિસ્ફુટ** વિ. [સં.] બરાબર ખીલ્યું ન હોય તેવું. (૨) અસ્પષ્ટ

**અ-પરિહરણીય** વિ. [સં.] જુઓ 'અ-પરિહાર્ય'.

**અ-પરિહાર** પું [સં.] ત્યાગ ન કરવાપણું. (૨) નિવારણ-ખુલાસાનો અભાવ

**અ-પરિહાર્ય** વિ. [સં.] જેનો ત્યાગ ન કરી શકાય તેવું, ત્યાગ ન કરવા જેવું. (૨) જેનું નિવારણ-ખુલાસો કરી -થઈ ન શકે તેવું [નથી તેવું, વણ-તપાસાયેલું

**અ-પરીક્ષિત** વિ. [સં.] જેની પરીક્ષા કરવા-લેવામાં આવી

**અપ-રૂપ** ન. [સં.] બેડોળ દેખાવ. (૨) વિ. કદરૂપું, બેડોળ

**અ-પરોક્ષ** વિ. [સં.] પરોક્ષ નથી તેવું, પ્રત્યક્ષ. (૨) વિષય અને ઇંદ્રિયોના સંબંધથી થતું (જ્ઞાન.) (વેદાંત.)

**અપરોક્ષાનુભવ** પું. [સં. + अनुभव], **અપરોક્ષાનુભૂતિ** સ્ત્રી. [+ સં. अनुभूति] પ્રત્યક્ષ કરવામાં આવેલો-થયેલો અનુભવ, સાક્ષાત્કાર. (વેદાંત.)

**અપરોક્ષાનુમિતિ** સ્ત્રી. [+ સં. अनुमिति] એક વાક્ય ઉપરથી પરભાર્યું નિરૂપણ કરાયેલું બીજું વાક્ય, અવ્યવહિત અનુમાન, અવ્યવધાન અનુમાન, 'ઇમિજિયેટ ઇન્ફરન્સ' (મ. ન.) (તર્ક.)

**અ-પર્ણ** વિ. [સં.] પાંદડાં વિનાનું

**અપર્ણા** સ્ત્રી. [સં.] મહાદેવનાં પત્ની-પાર્વતી. (સંજ્ઞા.)

**અ-પર્યાપ્ત** વિ. [સં.] અપૂરતું. (૨) અપાર, બેશુમાર, અપ્રમેય, 'ઇન્કૉમેન્સ્યુરેબલ' (દ.બા.) [(૨) અસમાન

**અ-પર્યાય** વિ. [સં.] સમાન અર્થ ન હોય તેવું (શબ્દ).

**અપર્યાય-ચિહ્ન** ન. [સં.] બે આકૃતિ અથવા પદી અનુરૂપ એટલે સર્વાંશે સમાન નથી એવું જણાવનારું ચિહ્ન. (ગ.)

**અ-પર્યુષિત** વિ. [સં.] વાસી ન હોય તેવું, તાજું

**અ-પર્વ** ન. [સં.] અમાસ-પૂનમ-ચૌદસ-આઠમ સિવાયનો દિવસ. (૨) વિ. ગાંઠ-સાંધા વિનાનું

**અપ-લક્ષણ** ન. [સં.] ખરાબ લક્ષણ, કુલક્ષણ, નઠારી ટેવ. (૨) જેમાં અતિવ્યાપ્તિ અને અવ્યાપ્તિદોષ હોય તેવી પરિસ્થિતિ. (તર્ક.) [(૨) અડપલાપણું, તોફાન

**અપ-લખણ** ન. [+ સં. लक्षण > પ્રા. लक्खण] અપલક્ષણ.

**અપલખણું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] અપલક્ષણવાળું. (૨) આરવીતરું

**અપ-લાપ** પું. [સં.] પ્રસંગ ટાળવા માટે આડીઅવળી કહેવામાં આવતી વાત. (૨) બકવાદ, મિથ્યાવાદ

**અપલાપી** વિ. [સં., પું.] અપલાપ કરનારું

**અ-પલાયન** ન. [સં.] નાસી ન જવાપણું

**અપલ્યા** સ્ત્રી. ['ય' પૂર્ણપ્રયત્ન] ફૂવડ સ્ત્રી

**અપ-વચન** ન. [સં.] દુર્વચન. (૨) નિંદા. (૩) ગાળ

**અપ-વર્ગ** પું. [સં.] સમાપ્તિ, અંત, છેડો. (૨) મોક્ષ

**અપવર્ગી** વિ. [સં., પું.] મોક્ષ પામેલું

**અપ-વર્તક** પું. [સં.] સાધારણ અવયવ, 'ફૅક્ટર'. (ગ.)

**અપ-વર્તન** ન. [સં.] પલટો, ફેરફાર. (૨) દુરાચરણ. (૩) રાશિને એના એક અવયવ વડે ભાગવો એ, વિભાજન. (ગ.)

**અપ-વર્તિત** વિ. [સં.] પલટાવેલું, ફેરફાર પામેલું. (૨) રાશિને એના એક અવયવ વડે ભાગવાથી આવતું. (ગ.)

**અપ-વસ્તુ** સ્ત્રી. [સં., ન.] ખોટી કે ખરાબ વસ્તુ

**અપ-વાદ** પું. [સં.] બદનામી, નિંદા, અપકીર્તિ. (૨) આરોપ, આક્ષેપ, ખોટું આળ, તહોમત. (૩) નિયમથી થતા કાર્યનું અમુક સંયોગોમાં ન થવાની સાથે બીજું કાંઈ થવાપણું. (તર્ક.). (૪) વીતેલી વાત કે પ્રસંગમાં બચી ગયેલી તક, 'લૂપહોલ.' [**૦કરવો** (રૂ.પ્ર.) સામાન્ય નિયમ બહાર રાખવું કે સમઝવું. **૦ગણવો** (રૂ.પ્ર.) અપવાદરૂપ માનવું. **૦બેસવો** (-બેસવો), **૦લાગવો** (રૂ.પ્ર.) આળ ચડવું]

**અપ-વાદક** વિ. [સં.], **અપવાદી** વિ. [સં., પું.] અપવાદ કરનારું [ગુપ્તપણે, છાની રીતે. (નાટ્ય.)

**અપ-વારિત, ૦ક** વિ. [સં.] ઢાંકેલું, છુપાવેલું. (૨) ક્રિ. વિ.

**અપવાસ** પું. [સં. उपवास] વ્રત તરીકે કરવામાં આવતો ઉપવાસ (ભોજન ન કરવું એ)

**અપવાસ(-સે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અપવાસી' + ગુ. 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય], **અપવાસણી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'અણી' સ્ત્રીપ્રત્યય] ઉપવાસી સ્ત્રી [તેવું. (૨) (લા.) ભૂખ્યું

**અપવાસી** વિ. [સં. उपवासी, પું.] જેણે અપવાસ કર્યો છે

**અપવાસેણ(-ણ્ય)** જુઓ 'અપવાસણ'.

**અપ-વાહ** પું. [સં.] સીધા પ્રવાહને બાધ કરે તેવો તે તે આનુષંગિક પ્રવાહ, 'ડ્રેઇન' (આ.બા.). (૨) કેદી બનાવી લઈ જવાનું કામ

**અ-પવિત્ર** વિ. [સં.] પવિત્ર નહિ તેવું, અશુદ્ધ

**અપવિત્ર-તા** સ્ત્રી [સં.] પવિત્રતાનો અભાવ, અશુદ્ધિ

**અપ-વિદ્ધ** વિ. [સં.] જેમાં કાણું પાડયું છે તેવું. વીંધેલું. (૨) ફેંકી દીધેલું, ત્યજાયેલું. (૩) માબાપે તજી દીધેલું બીજાએ પાળેલું (સંતાન) [તેવી વિદ્યા, કુવિદ્યા

**અપ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] વિદ્યાનો જેમાં આભાસ માત્ર છે

**અપ-વ્યય** પું. [સં.] ગેરવાજબી ખર્ચ, દુર્વ્યય. (૨) (લા.) બગાડ, નુકસાની. (૩) શક્તિહ્રાસ, 'ડિસિપેશન'

**અપવ્યયી** વિ. [સં., પું.] દુર્વ્યય કરનારું

**અપ-શકુન** ન. [સં.] અપશુકન, કુનિમિત્ત

**અપ-શબ્દ** પું [સં.] અમંગળ શબ્દ, અઘટિત બોલ. (૨) ખોટો શબ્દ, ઉચ્ચારણ વગેરેથી દૂષિત શબ્દ, અપભ્રંશ. (૩) (લા.) ગાળ, ભૂંડું વેણ. [**૦કાઢવો** (રૂ. પ્ર.) ગાળ બોલવી] [-કે:વું) (રૂ.પ્ર.) ગાળ દેવી]

**અપશુકન** ન. [+ સં. शकुन] અપશુકન, કુનિમિત્ત. [**૦કહેવું**

**અપશુકનિય(-યે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અપશુકન' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર. + 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય] અપશુકનિયાળ સ્ત્રી

**અપશુકનિયાળ, અપશુકનિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર. + 'આળ' ત.પ્ર] અપશુકન કરાવનારું

**અપશુકનિયેણ(-ણ્ય)** જુઓ 'અપશુકનિયણ'.

**અ-પશ્ચિમ** વિ. [સં.] સૌથી આગળ હોય તેવું, મોખરે રહેનારું. (૨) (લા.) વિદ્વાન

**અપ-સદ** પું. [સં.] હલકી જ્ઞાતિનો માણસ, અધમ જાતિનો માણસ. (૩) ન. પોતાથી ઊતરતી જ્ઞાતિનામાં પોતાનાથી થયેલું સંતાન

**અપ-સરણ** ન. [સં.] ખસી જવું એ. (૨) નાસીને દૂર થઈ જવું એ. (૩) શ્રેણીનાં જેમ જેમ વધારે પદ લેતા જઈયે તેમ તેમ એ પદોનો સરવાળો મોટો અને મોટો થતો જાય અને અનંત પદોનો સરવાળો અનંત જેટલો મોટો થાય એ સ્થિતિ, 'ડાઇવર્જન્સી'. (ગ.)

**અપસરવું** અ.ક્રિ. [સ. अप + सृ–सर्, તત્સમ] ખસી જવું. (૨) નાસી જવું. **અપસરાવું** ભાવે., ક્રિ.

**અપ-સવ્ય** વિ. [સં.] ડાબી બાજુનું નહિ તેવું, જમણી બાજુનું. (૨) (લા.) ઊલટું. (૩) (લા.) નકારાત્મક, 'નૅગૅટિવ' (ક્રિ.પ્ર.). (૪) નિંદ્ય. [**સવ્ય-અપસવ્ય કરી (–નાં)ખવું** (રૂ.પ્ર.) ઊલટસૂલટ કરી નાખવું] [હમણાં, આ વખતે જ

**અપસાત** ક્રિ.વિ. [હિં अब + અર. સાઅત્–વખત] અબઘડી,

**અપ-સારિત** વિ. [સં.] દૂર કરેલું, ખસેડેલું

**અપસારી** વિ. [સં., પું] ખસેડનાર, દૂર લઈ જનાર

**અપ-સિદ્ધાંત** (-સિદ્ધાન્ત) પું. [સં.] તર્કદોષથી ભરેલો સિદ્ધાંત. (૨) વિરુદ્ધ માન્યતા. (૩) એક જાતનું નિગ્રહસ્થાન. (તર્ક.)

**અપ-સુખન** ન. [સં + ફા. સખુન્] ખરાબ, શબ્દ, ખરાબ વેણ, કુવચન. (૨) કડવું વેણ [તેવું

**અપ-સૂચક** વિ. [સં.] અપસૂચન કરે તેવું, ખોટું સૂચન કરે

**અપ-સૂચન** ન., **–ના** સ્ત્રી. [સં.] ખોટું કે આડું સૂચન, ભ્રામક સૂચના

**અપ-સૃત** વિ. [સં.] ખસી ગયેલું. (૨) જે શ્રેણીનાં વધારે ને વધારે પદ લેવાથી એ પદોનો સરવાળો મોટો થતો જાય અને અનંત પદોનો સરવાળો અનંત જેટલો મોટો થાય તેવું, 'ડાઇવર્જિંગ'. (ગ.)

**અપ-સેવા** સ્ત્રી. [સં.] કુસેવા

**અપ-સ્માર** પું [સં.] સ્મરણશક્તિનો અભાવ, સ્મરણ. (૨) એક વાતરોગ, વાઈ, ફેફરું, 'હિસ્ટિરિયા,' 'ફિટ'

**અપ-સ્વર** પું. [સં.] સંગીતમાં કરવામાં આવતો ખોટો સૂર, છોડી દેવા જેવો સૂર. (સંગીત.)

**અપ-હરણ** ન. [સં.] ઉપાડીને લઈ જવાની–હરી જવાની ક્રિયા. (૨) છીનવી લેવું એ. (૩) (લા.) લખાણમાંથી કરેલી ચોરી, લખાણની તફડંચી, 'પ્લેગિયારિઝમ' (વિ.ક.)

**અપ-હરણીય** વિ. [સં.] જુઓ 'અપ-હાર્ય.'

**અપહરવું** સ. ક્રિ. [સં. अप + हृ-हर्, તત્સમ] અપહરણ કરવું, હરી જવું. **અપહરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અપહરાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અપહરાવવું, અપહરાવું** જુઓ 'અપહરવું'માં.

**અપ-હર્તા** વિ. [સં., પું.] અપહરણ કરનાર

**અપ-હસિત** ન. [સં.] મજાક, મશ્કરી. (૨) કારણ વગરનું હાસ્ય. (૩) છમાંનું એક પ્રકારનું હાસ્ય. (નાટ્ય.)

**અપ-હાર** પું. [સં.] અપહરણ. (૨) ઉચાપત કરવું એ. (૩) પારકી મિલકત વાપરી કાઢવી એ. (૪) અજાણી રકમ ઉડાડી મૂકવાની ક્રિયા, 'એલિમિનેશન'

**અપ-હારક** વિ. [સં.] અપહરણ કરનાર [હોય તેવું

**અપ-હારિત** વિ. [સં.] જેનું અપહરણ કરાવવામાં આવ્યું

**અપહારી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અપ-હારક.'

**અપ-હાર્ય** વિ. [સં.] અપહરણ કરાવાને પાત્ર, અપહરણ કરાવા જેવું

**અપહાસ** પું. [સં. उपहास] મજાક, મશ્કરી

**અપ-હૃત** વિ. [સં.] જેનું અપહરણ કરવામાં આવ્યું છે તેવું

**અપ-હ્નુતિ** સ્ત્રી. [સં.] છુપાવવાની ક્રિયા. (૨) નિષેધ કરવો એ. (૩) એ નામનો એક અર્થાલંકાર. (કાવ્ય.)

**અ-પંકિલ** (–પઙ્કિલ) વિ. [સં.] કાદવ વિનાનું. (૨) શુદ્ધ, નિર્મળ. (૩) સુકાઈ ગયેલી માટીવાળું

**અ-પંખ** (–પઙ્ખ) વિ. [ + સં. पक्ष > પ્રા. पंख] પાંખ વિનાનું

**અપંગ** (–પઙ્ગ) વિ. [સં. अप + अङ्ग = अपाङ्ग] શરીરના કોઈ અંગની ખામી છે તેવું, ખોડીલું, પાંગળું

**અપંગ-ખાનું** (અપઙ્ગ-) વિ. [ + જુઓ 'ખાનું'.], **અપંગાલય** (અપઙ્ગાલય) ન. [ + સં. आलय પું., ન.], **અપંગાશ્રમ** (અપઙ્ગાશ્રમ) પું. [ + સં. आश्रम] અપંગોને રહેવાનું સ્થાન

**અ-પંડિત** (–પણ્ડિત) વિ. [સં.] અભણ. (૨) મૂર્ખ

**અપંડિત-તા** (–પણ્ડિત–) સ્ત્રી. [સં.] અભણપણું, અનાવડત. (૨) મૂર્ખતા, મૂર્ખાઈ [પૃથક્કરણ કરવું એ

**અપાકરણ** ન. [સં. अप + आ-करण] દૂર કરવું એ. (૨)

**અપાકર્ષણ** ન. [સં. अप + आ-कर्षण] ઊલટી બાજુનું આકર્ષણ, 'રિપલ્ઝન' (પો. ગો.)

**અ-પાચ્ય** વિ. [સં.] પકવી ન શકાય તેવું. (૨) પચાવી ન શકાય તેવું. (૩) (લા.) સમઝમાં ઊતરી શકે નહિ તેવું

**અપાચ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] પાચ્યતાનો અભાવ

**અ-પાઠ્ય** વિ. [સં.] પાઠ ન કરી શકાય તેવું. (૨) વાંચી ન શકાય તેવું. (૩) ભણી ન શકાય તેવું

**અપાઠ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] પાઠ્યતાનો અભાવ

**અપાઠ** વિ. નહિ પાકેલું. (૨) સંબંધ વિનાનું

**અ-પાણિનીય** વિ. [સં.] પાણિનિએ એના અષ્ટાધ્યાયી વ્યાકરણમાં જેનું વિધાન નથી કર્યું તેવું, પાણિનિના વ્યાકરણના નિયમ પ્રમાણે સિદ્ધ ન થયેલું

**અ-પાતક** ન. [સં.] પાપનો અભાવ, નિષ્પાપપણું

**અપાતકી** વિ. [સં., પું.] પાપ વિનાનું, અપાપી, નિષ્પાપ

**અ-પાત્ર** ન. [સં.] પાત્રતા–યોગ્યતાના અભાવવાળું, કુપાત્ર, નાલાયક

**અપાત્ર-તા** સ્ત્રી. [સં.] કુપાત્રતા, નાલાયકી

**અપાત્ર-દાન** ન. [સં.] કુપાત્રને આપવામાં આવેલું દાન

**અ-પાદ** વિ. [સં.] પગ વિનાનું

**અપાદાન** ન. [સં. अप + आ-दान] પડવાની ક્રિયા, દૂર ખસેડવાપણું. (૨) પાંચમી વિભક્તિનો અર્થ. (વ્યા.)

**અ-પાન** પું. [સં.] શરીરની અંદર નીચે તરફની ગતિવાળો વાયુ, અધોવાયુ. (૨) ક્ષારિન વાયુ, 'એમોનિયા'. (૩) (લા.) ન. [ગુ.] ગુદાદ્વાર

**અપાન-દ્વાર** ન. [સં.] ગુદાદ્વાર

**અપાન-વાયુ** પું. [સં.] ગુદાદ્વારમાંથી નીકળતો વાયુ

**અપાનાસન** ન. [ + સં. आसन] એ નામનું એક યોગાસન. (યોગ.) [નિષ્પાપ

**અ-પાપ** વિ. [સં.], **–પી** વિ. [સં., પું.] પાપ વિનાનું,

**અપામાર્ગ** પું. [સં.] અઘાડો, અઘેડો (એક પવિત્ર ગણાતી વનસ્પતિનો છોડ)

**અપામાર્ગ-ક્ષાર** પું. [સં.] અઘેડાને બાળીને એની રાખમાંથી કાઢવામાં આવતો ક્ષાર (એક ઔષધ)

**અપાય** પું. [સં. अप + अय] દૂર જવાની ક્રિયા. (૨) અદર્શન. (૩) નાશ. (૪) સંકટ, આફત. (૫) નુકસાન. (૬) ખુવારી

**અ-પાર** વિ. [સં.] પાર વિનાનું, ખૂબ જ ઘણું

**અપાર-તા** સ્ત્રી. [સં.] પુષ્કળપણું, અનંતતા

**અ-પારદર્શક** વિ. [સં.] જેમાં આરપાર દેખાય નહિ તેવું

**અ-પારદર્શી** વિ. [સં., પું.] આરપાર ન જોઈ શકનારું

**અ-પારાવાર** વિ. [+ સં. पारावार] ઘણું જ ઘણું, બેશુમાર

**અપાર્થ** પું. [સં. अप + अर्थ] એ નામનો એક દોષ. (કાવ્ય.)

**અપાર્થક** પું. [સં.] બાવીસ નિગ્રહસ્થાનોમાંનું એ નામનું એક સ્થાન. (તર્ક.)

**અ-પાર્થિવ** વિ. [સં.] પૃથ્વીને લગતું ન હોય તેવું, અલૌકિક, દિવ્ય. (૨) અફલાતૂની, 'પ્લેટોનિક' (બ.ક.ઠા.)

**અપાવવું, અપાવું** જુઓ 'આપવું'માં.

**અપાવરણ** ન. [સં. अप + आ-वरण] ઉઘાડવું-ખુલ્લું કરવું એ. (૨) (લા.) સ્પષ્ટીકરણ, ખુલાસો

**અપાવરણ-ભીતિ** સ્ત્રી. [સં.] ખુલ્લી સભામાં વક્તાને થતો ક્ષોભ, 'ઍગોરા-ફોબિયા' (ભૂ.ગો.)

**અપાવૃત** વિ. [સં. अप + आ-वृत्त] ખુલ્લું કરેલું

**અપાશ્રય** વિ. [સં.] अप + आ-श्रय] આશ્રય ચાલ્યો ગયો હોય તેવું. (૨) પું. આશ્રયસ્થાન. (૩) મંડપ

**અપાસરો** પું. [સં. उपाश्रय, અર્વા. તદ્ભવ] જૈન સાધુ-સાધ્વીઓને ઊતરવા-રહેવાનું સ્થાન. [**-રે ઢોકળાં, -રે દીવો** (રૂ.પ્ર.) અશક્ય કે અસંભવિત બાબત]

**અપાસ્ત** વિ. [સં. अप + अस्त] દૂર ફેંકાઈ ગયેલું. (૨) (લા.) તિરસ્કારાયેલું. (૩) જેની ઉત્કેંદ્રતા એક કરતાં વધારે હોય તેવો શંકુચ્છેદ, 'હાઇપરબોલા'. (ગ.)

**અપાળું(-ળીં)ગ** વિ. અપંગ

**અપાંગ** (-પાઙ્ગ) પું. [સં. अप + अङ्ग] આંખનો કાન બાજુનો ખૂણો. (૨) વિ. અપંગ, ખોડીલું, પાંગળું

**અપાંગ-દર્શન** (અપાઙ્ગ-) ન., **અપાંગ-દૃષ્ટિ** (અપાઙ્ગ-) સ્ત્રી. [સં.] ત્રાંસું જોવાની ક્રિયા, તીરછી નજર, કટાક્ષ-દૃષ્ટિ

**અપાંગ-દેશ** (અપાઙ્ગ-) પું. [સં.] આંખના કાન તરફના ખૂણાનો ભાગ

**અપાંગ-નેત્ર** (અપાઙ્ગ-) વિ. [સં.] અણિયાળી આંખવાળું

**અપાંગ-મોક્ષ** (અપાઙ્ગ-) પું. [સં.] કટાક્ષ-દૃષ્ટિ નાખવી એ, ત્રાંસી આંખ કરી જોવું એ

**અ-પાંક્ત, -ક્તેય** [-પાઙ્ક્ત,-ઙ્ક્તેય] વિ. [સં.] પંક્તિમાં બેસીને જમવાની યોગ્યતા નથી તેવું. (૨) ઊતરતી જ્ઞાતિનું. (૩) (લા.) જ્ઞાતિ-બહિષ્કૃત

**અપિ-ચ** ઉભ. [સં.] વળી, તેમજ, તદુપરાંત

**અપિ-તુ** ઉભ. [સં.] પરંતુ, પણ

**અ-પિતૃક** વિ. [સં.] (જુઓ 'અપૈતૃક'.) પિતા વિનાનું, નબાપું. (૨) વારસામાં ન ઊતરેલું

**અ-પ(-પૈ)યો** પું. [સૌ.; + 'પીવું' ઉપરથી] (સ્થળનો) પાણી પણ પીવાનો તજી દીધેલો વ્યવહાર. (૨) (લા.) અણબનાવ

**અપીલ** સ્ત્રી. [અં.] આગ્રહ ભરેલી વિનંતિ, અનુરોધ. (૨) ખરેખરી બાબત રજૂ કરી લોકો સમક્ષ કરવામાં આવતી અરજ. (૩) નીચલી અદાલતના ચુકાદા ઉપર ફેર-વિચાર કરવા ઉપલી અદાલતમાં કરવામાં આવતી અરજ. [**૦ચલાવવી** (રૂ.પ્ર.) અપીલ સુનાવણી ઉપર લેવી. **૦ચાલવી** (રૂ.પ્ર.) સુનાવણી ચાલુ થવી. **૦લઈ જવી** (રૂ.પ્ર.) સુનાવણી માટે અદાલતમાં અપીલ દાખલ કરાવવી. **૦સાંભળવી** (રૂ.પ્ર.) વકીલ તરફથી કરવામાં આવતી અપીલને ન્યાયાધીશનું હાથ પર લેવાનું થવું. **૦માં જવું** (રૂ.પ્ર.) ઉપલી કોર્ટમાં અપીલ દાખલ કરાવવી]

**અપીલ-અધિકારી** વિ., પું. [+ સં., પું.] અપીલ સાંભળનાર અમલદાર, 'ઍપેલેટ ઑથૉરિટી'

**અપીલ-સત્તા** સ્ત્રી. [+ સં.] અપીલ સાંભળવાની સત્તા, 'ઍપેલેટ ઑથૉરિટી'

**અપીલ-હકૂમત** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'હકૂમત'.] અપીલ સાંભળવાની સત્તા નીચે આવતી પરિસ્થિતિ, 'ઍપેલેટ જ્યુરિસ્ડિક્શન'

**અ-પુખ્ત** વિ. [+ ફા.] ઉંમરે પાકું ન થયું હોય તેવું, સગીર

**અ-પુચ્છ** વિ. [સં.] પૂંછડા વિનાનું, બાંડું

**અ-પુણ્ય** ન. [સં.] પુણ્યનો અભાવ. (૨) પાપ. (૩) વિ. પાપી

**અ-પુત્ર, ૦ક** વિ. [સં.] પુત્ર વિનાનું

**અપુત્ર-તા** સ્ત્રી. [સં.] પુત્ર ન હોવાપણું, પુત્રહીનતા

**અ-પુત્રવંત** (-વન્ત) વિ. [+ સં. °वत् > પ્રા. °वंत] અપુત્ર

**અ-પુત્રિકા, અ-પુત્રિણી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] જેને પુત્ર નથી તેવી સ્ત્રી

**અપુત્રિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇ યું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'અપુત્ર.'

**અ-પુનરાવર્તન** ન. [સં.] પાછા ન ફરવાનું. (૨) મોક્ષ, મુક્તિ

**અ-પુનરુક્ત** વિ. [સં.] ફરી કહ્યું ન હોય તેવું

**અ-પુનર્ભવ** પું. [સં.] ફરી જન્મ ન લેવાપણું, મોક્ષ, નિર્વાણ

**અ-પુરુષાર્થ** પું. [સં.] પુરુષાર્થનો અભાવ, નિષ્ક્રિયતા, અકર્મ

**અપુશાન** ન. [સં. आपोशान પું., ન.] ભોજન શરૂ કરતી અને પૂરું કરતી વેળા કરવામાં આવતી સ્તુતિ કે પ્રક્રિયા, ખાધેલા અન્નને આસનની અને ઢાંકણની કરવામાં આવતી પ્રક્રિયા, અપૂશણ (જેમાં મંત્રોચ્ચારપૂર્વક થાળીને ઉપરને જમણે ખૂણે બહાર ત્રણ નાના કોળિયા મૂકવામાં આવે છે.) [**૦માં જવું** (રૂ.પ્ર.) કશી ગણતરીમાં ન આવવું]

**અ-પુષ્ટ** વિ. [સં.] જેનું પોષણ કરવામાં નથી આવ્યું તેવું. (૨) (લા.) એકવડા શરીરવાળું, પાતળું. (૩) મુખ્ય અર્થને આધાર ન આપનારું, અપ્રસ્તુત, અસંબદ્ધ (એક અર્થ-દોષ. કાવ્ય.)

**અપુષ્ટ-તા** સ્ત્રી. [સં.], **-ત્વ** ન. [સં.] પુષ્ટતાનો અભાવ

**અપુષ્ટાર્થ** પું. [+ સં. + अर्थ] જ્યાં અર્થને ઘણાં પદ આવી આધાર આપી ન શકે તેવો કાવ્યનો એક અર્થદોષ. (કાવ્ય.)

**અ-પુષ્પ** વિ. [સં.] ફૂલ વિનાનું (એવી વનસ્પતિ). (૨) જેને ફૂલ ન આવે તેવું. 'ક્રિપ્ટોગ્રામ' (વ.વિ.)
**અ-પુષ્પિત** વિ. [સં.] જેને ફૂલ નથી આવ્યાં તેવું, ફાલ્યા-ફૂલ્યા વિનાનું [તેવી સ્ત્રી (બાળકી)
**અ-પુષ્પિતા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] હજી જેને રજોદર્શન નથી થયું
**અ-પુંસ્ત્વ** ન. [સં.] પુરુષાતનનો અભાવ, નપુંસકપણું, નામરદાઈ
**અ-પૂજ** વિ. [સં. अ-पूज्य], **-જ્ય** વિ. [સં.] પૂજવા લાયક ન હોય તેવું. (૨) લાંબા સમયથી જેની પૂજા કરવાવાં નથી આવી તેવું
**અ-પૂજિત** વિ. [સં.] ન પૂજાયેલું
**અ-પૂત** વિ. [સં.] અપવિત્ર
**અ-પૂપ** પું. [સં.] રોટલો. (૨) રોટલી. (૩) પૂરી. (૪) માલપૂડો
**અ-પૂરતું** વિ. [+ 'પૂરવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] પૂરતું નહિ તેવું, અધૂરું
**અ-પૂરવ** વિ. [+ સં. पूर्व, અર્વા. તદ્ભવ] જુઓ 'અપૂર્વ.'
**અ-પૂરિત** વિ. [સં.] પૂરિત નહિ તેવું, નહિ પૂરેલું, અધૂરું રાખેલું. (૨) ખાલી
**અ-પૂર્ણ** વિ. [સં.] પૂર્ણ નહિ તેવું, અધૂરું
**અ-પૂર્ણકાલ(-ળ)** વિ. [સં.] વખત પૂરો થયા પહેલાંનું, અધૂરિયું. (૨) પૂર્ણપણાને માટે યોગ્ય ગણાતા કાળને નહિ પામેલું. (૩) ક્રિયાના અધૂરાપણાનો અર્થ જણાવતો કાળ. (વ્યા.) [હોય તેવું ક્રિયાપદ. (વ્યા.)
**અપૂર્ણ ક્રિયાપદ** ન. [સં.] જેને બધા કાળ અને અર્થમાં રૂપ ન
**અપૂર્ણક્રિયા-વાચક** વિ. [સં.] જેમાંથી ક્રિયાનો પૂર્ણ અર્થ ન નીકળતો હોય તેવું, પૂરક કે સહાયકની સહાય વિના અધૂરો અર્થ રહે તેવું. (વ્યા.) [ખામી, ખોટ. (૩) કચાશ
**અપૂર્ણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] પૂર્ણતાનો અભાવ, અધૂરપ. (૨)
**અપૂર્ણ-પ્રાય** વિ. [સં.] મોટે ભાગે અધૂરું રહેલું
**અપૂર્ણ બીજ** ન. [સં.] બીજગણિતમાંનો અપૂર્ણાંક, 'એલ્જેબ્રિકલ ફ્રેક્શન.' (ગ.) [(ગ.)
**અપૂર્ણ ભાગ** પું. [સં.] ઘાતમાંનો અપૂર્ણાંક ભાગ, 'મેન્ટિસા'.
**અ-પૂર્ણભૂત** પું. [સં.] ક્રિયા પૂર્ણ નથી થઈ એવું બતાવનારો ભૂતકાળ. (વ્યા.)
**અપૂર્ણ વ્યાપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] વ્યાપ્તિ માટે અનુભવપૂર્વક જોઈતી પદ્ધતિ પૂરેપૂરી અમલમાં આવ્યા સિવાયની વ્યાપ્તિ. (તર્ક.)
**અપૂર્ણાર્થ, ૦ક** વિ. [+ સં. अर्थ, ०क] અધૂરા અર્થવાળું
**અ-પૂર્ણાંક** (-પૂર્ણાઙ્ક) પું. [+ સં. पूर्ण + अङ्क] અધૂરી સંખ્યા, 'ઍરિથમેટિકલ ફ્રેક્શન.' (૨) અધૂરી સંખ્યાથી હિસાબ ગણવાની એક રીત. (ગ.)
**અ-પૂર્ત** વિ. [સં.] અપૂર્ણ, અધૂરું
**અપૂર્ત-તા** સ્ત્રી. [સં.] અપૂર્ણ હોવાપણું
**અ-પૂર્તિ** સ્ત્રી. [સં.] અપૂર્ણતા, અધૂરપ, ન્યૂનતા
**અ-પૂર્વ** વિ. [સં.] પૂર્વે કદી ન બનેલું હોય તેવું, અવનવું. (૨) અસામાન્ય. (૩) ઉત્તમ, અનુપમ, શ્રેષ્ઠ. (૪) વિલક્ષણ. (૫) મૌલિક. (૬) ન. પૂર્વ જન્મનું બાકી રહેલું કર્મ, સંચિત કર્મ, અદૃશ્ય કર્મ
**અપૂર્વ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અપૂર્વ હોવાપણું

**અપૂશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. ખાળકૂવાનું મોં બંધ કરવાનો ચીથરાનો ડૂચો-દાટો. (૨) (લા.) ઠૂસ, દમ. [**૦નીકળી જવી** (રૂ.પ્ર.) સખત કામ કરી થાકી જવું, ઠૂસ નીકળી જવી. **૦કાઢી ના(-નાં)ખવી** (રૂ.પ્ર.) થકવી નાખવું, કાયર કરી નાખવું]
**અપૂ(-પો)શણ** જુઓ 'અપુશાન'.
**અ-પૃચ્છક** વિ. [સં.] પૂછપરછ ન કરનારું
**અ-પૃચ્છા** સ્ત્રી. [સં.] પૂછપરછ ન કરવાપણું
**અ-પૃષ્ટ** વિ. [સં.] જેને અથવા જેના વિશે પૂછપરછ કરવામાં નથી આવી તેવું
**અ-પૃષ્ટલાભિક** વિ. [સં.] શું આપું એવું પૂછ્યા વિના આપવામાં આવતી ભિક્ષા લેનાર (સાધુ કે સાધ્વી). (જૈન.)
**અ-પૃષ્ઠવંશ** વિ. [સં.], **-શી** વિ. [સં., પું.] કરોડ વગરના પ્રાણીના વર્ગનું, અનસ્થિ, 'ઇન્વર્ટિબ્રેટ'
**અપેક્ષક** વિ. [સં. अप + ईक्षक] અપેક્ષા રાખનારું, જરૂરિયાત બતાવનારું
**અપેક્ષણ** ન. [સં. अप + ईक्षण] અપેક્ષા, જરૂરિયાત, આશા
**અપેક્ષણીય** વિ. [સં. अप + ईक्षणीय] અપેક્ષા કરાવાને યોગ્ય, ઇચ્છનીય
**અપેક્ષા** સ્ત્રી. [સં. अप + ईक्षा] જરૂરિયાત, ઇચ્છા, આકાંક્ષા. (૨) અગત્ય. (૩) દરકાર, પરવા. (૪) વકી, ધારણા. (૫) તુલના, સરખામણી [**૦રાખવી** (રૂ.પ્ર.) ઇચ્છા કરવી]
**અપેક્ષા-વાદ** પું. [સં.] કાર્ય-કારણથી કે સ્વતંત્ર રીતે એકબીજાને એક-બીજા સાથે રહેતા સંબંધને લગતો મત સિદ્ધાંત, સાપેક્ષવાદ, 'રિલેટિવિટી થિયરી,' 'થિયરી ઑફ રિલેટિવ મોશન'
**અપેક્ષાવાદી** વિ. [સં., પું.] અપેક્ષાવાદમાં માનનાર
**અપેક્ષિત** વિ. [સં. अप + ईक्षित] જેની અપેક્ષા રાખવામાં આવી હોય તેવું, જોઈતું
**અપેક્ષ્ય** વિ. [સં. अप + ईक्ष्य] જુઓ 'અપેક્ષણીય'.
**અ-પેય** વિ. [સં.] ન પીવા જેવું. (૨) ન. ન પીવા જેવી વસ્તુ
**અપેય-તા** સ્ત્રી. [સં.] પી ન શકાવાની સ્થિતિ
**અપેય-પાન** ન. [સં.] ન પીવા જેવું પ્રવાહી (દારૂ વગેરે) પીવું એ
**અપૈ** વિ. સમજાય તેવું, જાણીતું
**અ-પૈતૃક** વિ. [સં.] જુઓ 'અપિતૃક.'
**અ-પૈયો** જુઓ 'અપિયો.'
**અ-પૈશુન, -ન્ય** ન. [સં.] પિશુનતાનો અભાવ, ક્રૂરતાનો અભાવ. (૨) કૂથલી કે ચાડીચુગલી ન કરવી એ
**અ-પો(-પોં)ચ, -ચિયું** (-પૉ(-પૉં)ચ,-ચિયું) વિ. [+ ગુ. 'પહોંચવું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર. (સૌ.)] ન પહોંચી શકે-ન ફાવી શકે તેવું [(બ.ક.ઠા.)
**અપોર્મિ** સ્ત્રી. [સં. अप + ऊर्मि] દુર્વૃત્તિ, અસૂયા, 'મૅલાઇસ'
**અપોર્મિલ** વિ. [+ સં. ऊर्मिल] દુર્વૃત્તિવાળું, અસૂયા કરનારું. (૨) દૂબળા હૃદયવાળું. (૩) રોતલ. (૪) લાગણીવેડા ધરાવનારું, 'સેન્ટિમેન્ટલ'
**અપોર્મિલ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અપોર્મિપણું. (૨) લાગણીવેડા, 'સેન્ટિમેન્ટલિઝમ' (બ.ક.ઠા.)

**અપોશણ** જુઓ 'અપૂશણ' –'અપુશાન.'

**અ-પોષક** વિ. [સં.] પોષણ ન આપે તેવું

**અપોષક-તા** સ્ત્રી. [સં.] પોષક તત્ત્વનો અભાવ, પોષણ કર-વાની અશક્તિ

**અપોહ** પું. [સં. अप + ऊह] શંકાનું નિવારણ. (૨) અન્ય પદાર્થથી જુદું પાડવું એ. (૩) વિપરીત તર્ક, ઊલટું અનુ-માન, તર્કની સામેનો તર્ક. (તર્ક.) [થઈ શકે તેવું

**અપોહ્ય** વિ. [સં. अप + ऊह्य] તર્કશક્તિથી જેનું નિરાકરણ

**અ-પોંચ, –ચિયું** (–પોઃ(–પોં:)ચ,–ચિયું) જુઓ 'અ-પોચ.'

**અ-પાૈરુષ** ન. [સં.] પુરુષાતનનો અભાવ, નામરદાઈ. (૨) વિ. બાયલું, કાયર, નામરદ

**અ-પાૈરુષેય** વિ. [સં.] માણસે નહિ બનાવેલું, દિવ્ય

**અપાૈરુષેય-તા** સ્ત્રી., **–ત્વ** ન. [સં.] અપાૈરુષેયપણું, 'ઇમ્પર્સ-નલ-નેસ' (ર.વ.)

**અપાૈરુષેય-વાદ** પું. [સં.] વેદો કોઈ પુરુષ–ફુન્યવી માનવીના બનાવેલા નથી એવો મતસિદ્ધાંત

**અપાૈરુષેયવાદી** વિ. [સં., પું.] અપાૈરુષેયવાદમાં માનનારું

**અપ્તરંગ** (–તરઙ્ગ) પું. [સં.] પાણીનો તરંગ, પાણીનું મોજું

**અપ્તરંગી** (–તરઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] (લા.) પાણીના મોજા જેવા ચંચળ સ્વભાવનું

**અપ્પટ** જુઓ 'અપટ[૧].'

**અપ્પા** પું. [સં. आत्मा > પ્રા. अप्पा, પ્રા. તત્સમ] આત્મા. [૦ કરેલું (રૂ.પ્ર.) ખાઈ જવું. (છોકરાંઓની સાથેની વાત-ચીતમાં આ પ્રયોગ થાય છે.)]

**અ-પ્રકટ, –ટિત** વિ. [સં.] પ્રગટ ન હોય તેવું, ગુપ્ત, છાનું. (૨) અપ્રકાશિત, અપ્રસિદ્ધ [બહારની વાત

**અ-પ્રકરણ** ન. [સં.] પ્રસ્તુત ન હોય તેવી વાત, સંબંધ

**અ-પ્રકર્ષ** પું. [સં.] પ્રકર્ષનો અભાવ, પડતી દશા

**અ-પ્રકંપ** (–કમ્પ) પું. [સં.] ધ્રુજારીનો અભાવ, અડગપણું

**અ-પ્રકંપનીય** (–કમ્પનીય), **અ-પ્રકંપ્ય** વિ. (–કમ્પ્ય) [સં.] જેને ધ્રુજાવી–ડગાવી ન શકાય તેવું

**અ-પ્રકાશ** પું. [સં.] પ્રકાશનો અભાવ, અંધકાર. (૨) ક્રિ.વિ. છાની રીતે, છૂપી રીતે

**અ-પ્રકાશિત** વિ. [સં.] જેમાં પ્રકાશ નથી પહોંચ્યો તેવું. (૨) જેનો પ્રકાશ નથી થયો તેવું. (૩) અપ્રગટ, અપ્રસિદ્ધ

**અ-પ્રકાશી** વિ. [સં., પું.] પ્રકાશ વિનાનું

**અ-પ્રકાશ્ય** વિ. [સં.] પ્રકાશ કરાવી ન શકાય તેવું

**અ-પ્રકૃત** વિ. [સં.] ચાલુ બાબત સાથે સંબંધ વિનાનું, અપ્રસ્તુત, અપ્રાસંગિક

**અ-પ્રકૃતિ-ત્વ** ન. [સં.] પ્રકૃતિ ગુણનો અભાવ, અસ્વાભાવિકતા

**અ-પ્રકૃષ્ટ** વિ. [સં.] પ્રકૃષ્ટ–ઉત્તમ ન હોય તેવું, હલકું, ઊતરતા પ્રકારનું

**અ-પ્રખર** વિ. [સં.] પ્રખર નહિ તેવું, અત્યુગ્ર નહિ તેવું. (૨) કોમળ, મૃદુ. (૨) નાજુક [અપ્રસિદ્ધ

**અ-પ્રખ્યાત** વિ. [સં.] જેની પ્રખ્યાતિ નથી તેવું, નહિ જાણીતું,

**અ-પ્રગટ** વિ. [સં. अ-प्रकट] જુઓ 'અ-પ્રકટ'.

**અ-પ્રગતિ** સ્ત્રી. [સં.] પ્રગતિનો અભાવ, આગળ ન વધવાપણું

**અ-પ્રગતિમાન** વિ. [+ સં. °मत् > मान्, પું.], **અ-પ્રગતિ-શીલ,** વિ. [સં.], **અ-પ્રગતિશાલી(–ળી)** વિ. [સં., પું.] સુધારામાં આગળ નહિ વધેલું, રૂઢિચુસ્ત

**અ-પ્રગલ્ભ** વિ. [સં.] પ્રગલ્ભ નહિ તેવું, હિંમત વિનાનું. (૨) આળસુ, સુસ્ત [સુસ્તી

**અપ્રગલ્ભ-તા** સ્ત્રી. [સં.] હિંમતનો અભાવ. (૨) (લા.) આળસ,

**અ-પ્રચરિત, અ-પ્રચલિત** વિ. [સં.] પ્રચારમાં ન હોય તેવું

**અ-પ્રચંડ** (–ચણ્ડ) વિ. [સં.] પ્રચંડ ન હોય તેવું, અતિ ઉગ્ર કે આકરું ન હોય તેવું. (૨) ભયાનક ન હોય તેવું

**અ-પ્રચાર** પું. [સં.] પ્રચારનો અભાવ, ફેલાવો ન હોવાપણું

**અ-પ્રચ્છન્ન** વિ. [સં.] પ્રચ્છન્ન નહિ તેવું, ખુલ્લું, ઉઘાડું. (૨) જાહેર [ઉજ્જડ, નિર્જન

**અ-પ્રજ** વિ. [સં.] પ્રજા વિનાનું, વાંઝિયું. (૨) (લા.)

**અ-પ્રજ્ઞ** વિ. [સં.] પ્રજ્ઞા–બુદ્ધિ–અક્કલ વિનાનું, મૂર્ખ

**અ-પ્રજ્ઞા** સ્ત્રી. [સં.] પ્રજ્ઞાનો અભાવ, મૂર્ખતા

**અ-પ્રજ્ઞાત** વિ. [સં.] જાણવામાં ન આવ્યું હોય તેવું

**અ-પ્રજ્વલિત** વિ. [સં.] નહિ સળગાવેલું

**અ-પ્રણિધાન** ન. [સં.] ધ્યાનનો અભાવ. (૨) ઉત્સાહનો અભાવ

**અ-પ્રણીત** વિ. [સં.] જેની રચના થઈ નથી તેવું. (૨) વિધિ કે સંસ્કારથી મઠારવામાં નથી આવ્યું તેવું, સંસ્કારહીન

**અ-પ્રતિ(–તી)કાર** પું. [સં.] સામનાનો અભાવ. (૨) નિરુપાયતા. (૩) અવિરોધ

**અ-પ્રતિ(–તી)કારી** વિ. [સં., પું.] પ્રતીકાર ન કરનારું

**અ-પ્રતિ(–તી)કાર્ય** વિ. [સં.] પ્રતીકાર ન કરવા જેવું

**અ-પ્રતિકૂલ(–ળ)** વિ. [સં.] પ્રતિકૂળ નથી તેવું, અનુકૂળ, ગોઠતું, માફક આવે તેવું [તેવું

**અ-પ્રતિકૃત** વિ. [સં.] જેનો બદલો વાળવામાં નથી આવ્યો

**અ-પ્રતિક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] સામનાનો અભાવ. (૨) નિરુપાયતા

**અ-પ્રતિગ્રહ** પું. [સં.] પ્રતિગ્રહનો અભાવ, દાનસ્વીકાર ન કરવાપણું

**અપ્રતિગ્રાહી** વિ. [સં., પું.] પ્રતિગ્રહ ન કરનારું

**અ-પ્રતિજ્ઞાગ્રાહી** વિ. [સં., પું.] પ્રતિજ્ઞા-ગ્રહણ પછી એની સામે થનારું, 'રિકુઝન્ટ' (ન.લ.) [(આ. બા.)

**અ-પ્રતિબદ્ધ** વિ. [સં.] રુકાવટ વિનાનું, તદ્દન મુક્ત, 'ફ્રી'

**અ-પ્રતિબંધ** (–બન્ધ) પું. [સં.] પ્રતિબંધ–અટકાયત–રુકા-વટનો અભાવ. (૨) વિ. રુકાવટ વિનાનું, 'ફ્રી', 'અન-ઑબ્સ્ટ્રક્ટેડ'

**અ-પ્રતિબંધક** (–બન્ધક) વિ. [સં.] રુકાવટ ન કરનારું

**અ-પ્રતિભટ** પું. [સં.] જેનો જોટો નથી તેવો યોદ્ધો, અજોડ લડવૈયો

**અ-પ્રતિમ** વિ. [સં.] જેના સમાન કોઈ અન્ય નથી તેવું, અતુલ, અનુપમ, અદ્વિતીય, અજોડ [બિનહરીફ

**અ-પ્રતિયોગી** વિ. [સં., પું.] જેનો હરીફ નથી તેવું,

**અ-પ્રતિરથ** વિ. [સં.] રથથી જેના સમાન યુદ્ધમાં લડનાર કોઈ અન્ય નથી તેવું. (૨) (લા.) અજોડ, બિનહરીફ

**અ-પ્રતિરુદ્ધ** વિ. [સં.] અટકાવી ન શકાય–સામનો કરી ન શકાય તેવું. (૨) સ્વતંત્ર, મુક્ત [અદ્વિતીય

**અ-પ્રતિરૂપ** વિ. [સં.] જેના સમાન નથી તેવું, અજોડ

**અ-પ્રતિરોધ** પું. [સં.] રુકાવટનો અભાવ, સામનાનો અભાવ, 'નૉન-રેઝિસ્ટન્સ' (બ.ક.ઠા.) (૨) સ્વતંત્રતા

**અ-પ્રતિષિદ્ધ** વિ. [સં.] જેનો પ્રતિષેધ નથી કરવામાં આવ્યો–મનાઈ નથી કરવામાં આવી તેવું, અનિષિદ્ધ

**અ-પ્રતિષેધ** પું. [સં.] પ્રતિષેધ–મનાઈનો અભાવ. (૨) છૂટ

**અ-પ્રતિષ્ઠ, -ષ્ઠિત** વિ. [સં.] પ્રતિષ્ઠિત નહિ તેવું. (૨) ચંચળ, અસ્થિર [નામોશી, ફજેતી

**અ-પ્રતિષ્ઠા** સ્ત્રી. [સં.] પ્રતિષ્ઠાનો અભાવ, બેઆબરૂપણું,

**અ-પ્રતિષ્ઠાન** ન. [સં.] અસ્થિરતા. (૨) સાતમા નરકના પાંચ નરકાવાસમાંનો વચલો. (જૈન.). (૩) મોક્ષ, મુક્તિ. (જૈન.)

**અ-પ્રતિહત** વિ. [સં.] પ્રતિઘાત વિનાનું. (૨) ઈજા ન પામ્યું હોય તેવું. (૩) અટકાયત વિનાનું, અપ્રતિરુદ્ધ

**અપ્રતિહત-ગતિ** વિ. [સં.] જેની ગતિ અટકાવવામાં નથી આવી તેવું, ન રોકી શકાયું હોય તેવું

**અ-પ્રતિહાર્ય** વિ. [સં.] ટાળી ન શકાય તેવું

**અ-પ્રતીકાર** જુઓ 'અ-પ્રતિકાર.'

**અપ્રતીકારી** જુઓ 'અ-પ્રતિકારી.'

**અ-પ્રતીકાર્ય** જુઓ 'અ-પ્રતિકાર્ય.'

**અ-પ્રતીત** વિ. [સં.] પ્રતીતિ–જાણ–સ્પષ્ટતા નથી થઈ તેવું. (૨) પું. શબ્દદોષનો એક પ્રકાર. (કાવ્ય.)

**અ-પ્રતીતિ** સ્ત્રી. [સં.] અસ્પષ્ટતા. (૨) અવિશ્વાસ

**અ-પ્રતીતિકર** વિ. [સં.] પ્રતીતિ કરાવી ન શકે તેવું, અ-વિશ્વસનીય

**અ-પ્રત્યક્ષ** વિ. [સં.] પ્રત્યક્ષ ન હોય તેવું, પરોક્ષ. (૨) અજાણ્યું, અજ્ઞાત. (૩) છૂપું, છાનું

**અ-પ્રત્યય** પું. [સં.] અજ્ઞાન. (૨) અપ્રતીતિ, અવિશ્વાસ. (૩) વિ. પ્રત્યય વિનાનું, પ્રત્યય-હીન. (વ્યા.)

**અ-પ્રત્યાખ્યાન** ન. [સં.] ના ન પાડવી એ. (૨) (લા.) અવિરોધ. (૩) શ્રાવકના વ્રત લેવાના ભાવને અટકાવનાર કષાય (એટલે ક્રોધ માન માયા અને લોભ). (જૈન.)

**અ-પ્રત્યાખ્યેય** વિ. [સં.] જેની ના ન પાડી શકાય—જેનો વિરોધ ન કરી શકાય તેવું

**અ-પ્રથિત** વિ. [સં.] ખ્યાતિ પામ્યું ન હોય તેવું, અપ્રખ્યાત, અપ્રસિદ્ધ [વિષય

**અ-પ્રદેશ** પું. [સં.] જેમાં અધિકાર કે પ્રવેશ નથી તેવો

**અ-પ્રધાન** વિ. [સં.] મુખ્ય ન હોય તેવું, ઊતરતા દરજ્જાનું, અમુખ્ય, ગૌણ [ગૌણ હોવાપણું, ગૌણતા

**અપ્રધાન-તા** સ્ત્રી. [સં.], **-ત્વ** ન. [સં.] મુખ્યતાનો અભાવ,

**અ-પ્રબુદ્ધ** વિ. [સં.] નહિ જાગેલું. (૨) જ્ઞાન વિનાનું

**અ-પ્રભ** વિ. [સં.] પ્રભા વિનાનું, તેજોહીન, ઝાંખું

**અ-પ્રમત્ત** વિ. [સં.] નશો ન કર્યો હોય તેવું. (૨) અપ્રમાદી. (૩) (લા.) જાગ્રત

**અપ્રમત્ત-તા** સ્ત્રી. [સં.] પ્રમાદનો અભાવ, સાવધાની, જાગૃતિ

**અ-પ્રમા** સ્ત્રી. [સં.] પ્રમાણનો અભાવ, સાબિતીનો અભાવ. (તર્ક.) (૨) મિથ્યા જ્ઞાન, અયથાર્થ જ્ઞાન

**અ-પ્રમાણ** વિ. [સં.] પ્રમાણ વિનાનું, અપ્રમાણિત. (૨) (૨) અવિશ્વસનીય. (૩) (લા.) અમાન્ય

**અ-પ્રમાણિત** વિ. [સં.] જેને કોઈ પ્રમાણ–સાબિતી–પુરાવાનું બળ નથી તેવું

**અપ્રમાણિત-ત્વ** ન. [સં.] યથાર્થ જ્ઞાનનો અભાવ. (વેદાંત.)

**અ-પ્રમિત** વિ. [સં.] જેનું માપ થઈ શકે નહિ કે થયું નથી તેવું, અમાપ, દુર્મેય, અનન્વયરૂપ, 'ઇનકૉમેન્સ્યુરેબલ' (ન.લ.). (૨) સાબિત ન થયેલું

**અ-પ્રમેય** વિ. [સં.] જેનું માપ ન થઈ શકે–જેનો ખ્યાલ ન આવી શકે તેવું, ગૂઢ. (૨) જે સાબિત ન થઈ શકે તેવું

**અપ્રમેય-તત્વ** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] અપ્રમેયપણું

**અ-પ્રમાદ** પું. [સં.] પ્રમાદનો અભાવ, ખબરદારી

**અપ્રમાદી** વિ. [સં., પું.] પ્રમાદ વિનાનું, ખબરદાર, સાવધાન, સાવચેત

**અ-પ્રમાર્જિત** વિ. [સં.] સારી રીતે સાફ કરવામાં ન આવેલું

**અ-પ્રમોદ** પું. [સં.] આનંદ-પ્રમોદનો અભાવ. (૨) ખિન્નતા, દિલગીરી

**અ-પ્રયત્ન** પું. [સં.] પ્રયત્નનો અભાવ, નિષ્ક્રિયતા, અનુદ્યોગ. (૨) આળસ. (૩) ક્રિ.વિ. પ્રયત્ન વિના, અનાયાસે, સહેજે

**અપ્રયત્ન-ગમ્ય** વિ. [સં.] સહેલાઈથી પામી શકાય તેવું, સુગમ

**અ-પ્રયાસ** પું. [સં.] પ્રયાસ–પ્રયત્નનો અભાવ, અનાયાસપણું

**અ-પ્રયુક્ત** વિ. [સં.] પ્રયોજવામાં ન આવેલું. (૨) ઉપયોગમાં ન લીધેલું. (૩) ખોટી રીતે વાપરેલું. (૪) (લા.) વિરલ, અસામાન્ય

**અ-પ્રયોગ** પું. [સં.] પ્રયોગનો અભાવ. (૨) અનુપયોગ

**અપ્રયોગાત્મક** વિ. [+સં. आत्मन्+क] પ્રયોગ–અજમાયેશ ન કરવામાં આવેલ હોય તેવું

**અ-પ્રયોજક** વિ. [સં.] યોજના ન કરનારું. (૨) પ્રયોજન વિનાનું, નકામું

**અ-પ્રવર્તન** ન. [સં.] પ્રવર્તન–પ્રવૃત્તિનો અભાવ, નિષ્ક્રિયતા

**અ-પ્રવાસી** વિ. [સં., પું.] પ્રવાસ ન કરનારું. (૨) (લા.) એક જ ઠેકાણે સ્થાયી રહેનારું

**અપ્રવાહિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] રેલો ન ચાલે એવી સ્થિતિ, અપ્રવાહીપણું, ઘટ્ટપણું

**અ-પ્રવાહી** વિ. [સં., પું.] પ્રવાહી ન હોય તેવું, ઘટ્ટ, ઘાટું (જેનો રેલો ન ચાલે તેવું ઢીલું)

**અ-પ્રવીણ** વિ. [સં.] પ્રવીણતા–હોશિયારી–કુશલતા વિનાનું

**અપ્રવીણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કુશલતાનો અભાવ, અદક્ષતા, બિન–આવડત

**અ-પ્રવૃત્ત** વિ. [સં.] કોઈ પણ પ્રકારની હિલચાલ નથી કરી તેવું, નિરુદ્યમ. (૨) (લા.) આળસુ, સુસ્ત

**અ-પ્રવૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] પ્રવૃત્તિનો અભાવ, નિષ્ક્રિયતા. (૨) નિયમનું લાગુ ન પડવું એ. (વ્યા.)

**અ-પ્રવેશ્ય** વિ. [સં.] પ્રવેશ કરાવાને યોગ્ય નહિ તેવું

**અપ્રવેશ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] પ્રવેશ કરાવાની સ્થિતિનો અભાવ. (૨) અભેદ્યપણું

**અ-પ્રશસ્ત** વિ. [સં.] શ્રેષ્ઠ નહિ તેવું, ઊતરતી કોટિનું. અધમ, દુષ્ટ, ખરાબ, નિંદ્ય

**અ-પ્રશસ્ય, અ-પ્રશંસનીય** (–શંસ–) વિ. [સં.] જેની પ્રશંસા ન કરી શકાય તેવું, નિંદ્ય

**અ-પ્રસક્ત** વિ. [સં.] પ્રસંગથી પ્રાપ્ત નહિ તેવું, સંબંધ વિનાનું. (૨) અનાસક્ત, નિર્મોહિ. (૩) આગ્રહ વિનાનું

**અ-પ્રસક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] અસંબદ્ધતા. (૨) નિર્મોહિતા, અનાસક્તિ. (૩) અનાગ્રહિતા

**અ-પ્રસન્ન** વિ. [સં.] નાખુશ, નારાજ, (૨) (લા.) ગુસ્સે [થયેલું. (૩) ગમગીન

**અપ્રસન્ન-તા** સ્ત્રી. [સં.] પ્રસન્નતાનો અભાવ, નાખુશી

**અ-પ્રસંગ** (-સઙ્ગ) પું. [સં.] પ્રસંગ-સંબંધનો અભાવ, અસ્થાન. (૨) કવેળા, કસમય, કવખત

**અ-પ્રસંગી** (-સઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] કવખતનું, કટાણાનું, અપ્રાસંગિક

**અ-પ્રસાદ** પું. [સં.] પ્રસાદ-કૃપાનો અભાવ, અવકૃપા, કમહેરબાની. (૨) નાખુશી. (૩) ક્લિષ્ટાર્થતા દોષ. (કાવ્ય.)

**અ-પ્રસાધ્ય** વિ. [સં.] પ્રસન્ન ન કરી શકાય તેવું

**અ-પ્રસાદી** સ્ત્રી. [+જુઓ 'પ્રસાદી'.] પરમાત્માને ભોગ ધરવામાં ન આવ્યો હોય તેવું ખાદ્ય કે એવી વાનગી, અણપ્રસાદી. (પુષ્ટિ.)

**અ-પ્રસિદ્ધ** વિ. [સં.] જાહેર નહિ થયેલું, અપ્રકાશિત, [અપ્રખ્યાત

**અપ્રસિદ્ધ-તા** સ્ત્રી. [સં.], **અ-પ્રસિદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] પ્રસિદ્ધિ-જાહેરાતનો અભાવ

**અ-પ્રસ્તુત** વિ. [સં.] પ્રસંગને બંધબેસતું ન હોય તેવું, અપ્રાસંગિક, 'ઇર-રેલેવન્ટ'. (૨) અનુપસ્થિત

**અપ્રસ્તુત-પ્રશંશા** (-પ્રશંસા) સ્ત્રી. [સં.] એ નામનો એક અર્થાલંકાર. (કાવ્ય.)

**અ-પ્રહત** વિ. [સં.] ઈજા થયા વિનાનું. (૨) (લા.) વણખેડેલું. (૩) ઉજ્જડ. (૪) કોરું

**અ-પ્રહૃષ્ટ** વિ. [સં.] પ્રહર્ષ-આનંદ નહિ પામેલું. (૨) નારાજ. (૩) સુખદુઃખમાં સમભાવી. (જૈન.)

**અ-પ્રાકરણિક** વિ. [સં.] પ્રકરણ-પ્રસંગને લગતું ન હોય તેવું, અસંબદ્ધ

**અ-પ્રાકૃત** વિ. [સં.] પ્રાકૃતિક-ભૌતિક પ્રકારનું નહિ તેવું, અલૌકિક. (૨) સંસ્કૃત, સંસ્કારી

**અ-પ્રાકૃતિક** વિ. [સં.] અસ્વાભાવિક, અકુદરતી

**અ-પ્રાચીન** વિ. [સં.] પ્રાચીન-જૂનું ન હોય તેવું, અર્વાચીન, હાલનું

**અપ્રાચીન-તા** સ્ત્રી. [સં.] અર્વાચીનતા

**અ-પ્રાજ્ઞ** વિ. [સં.] ડાહ્યું નહિ તેવું, મૂર્ખ, અજ્ઞાની

**અ-પ્રાદેશિક** વિ. [સં.] તેના તે પ્રદેશને લગતું ન હોય તેવું, પ્રદેશ બહારનું

**અપ્રાદેશિક-તા** સ્ત્રી. [સં.] પ્રાદેશિકતાનો અભાવ, પરપ્રાંતીયતા

**અ-પ્રાપ્ત** વિ. [સં.] ન મળેલું, અલબ્ધ. (૨) ન આવી પહોંચેલું

**અ-પ્રાપ્તકાલ**(-ળ) પું. [સં.] કમોસમ, કઋતુ. (૨) અપ્રસ્તુત પ્રસંગનું એક નિગ્રહસ્થાન. (તર્ક.) (૩) વિ. કવખતનું, કમોસમી. (૨) પ્રસંગને અનુચિત. (૩) ઉંમરે ન પહોંચેલું, સગીર

**અ-પ્રાપ્તયૌવન** વિ. [સં.] જેને યૌવન પ્રાપ્ત નથી થયું તેવું, [કાચી ઉંમરનું, સગીર

**અ-પ્રાપ્તયૌવના** વિ., સ્ત્રી. [સં.] જુવાન અવસ્થાએ ન પહોંચેલી બાળા, મુગ્ધા. (કાવ્ય.)

**અ-પ્રાપ્તવય** વિ. [+ સં. वयस्] ઉંમરે ન પહોંચેલું, સગીર

**અ-પ્રાપ્ત-વ્યવહાર** વિ. [સં.] વ્યવહાર કરવાની ઉંમર નથી તેવું, સગીર

**અ-પ્રાપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] પ્રાપ્ત ન થવું એ, અલબ્ધિ

**અ-પ્રાપ્ય** વિ. [સં.] ન મળી શકે-ન મેળવી શકાય તેવું

**અપ્રાપ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] ન મળી શકે-ન મેળવી શકાય એવી સ્થિતિ

**અ-પ્રામાણિક** વિ. [સં.] પુરાવા વિનાનું. (૨) ભરોસાપાત્ર નહિ તેવું, અવિશ્વાસુ. (૩) (લા.) લુચ્ચું

**અપ્રામાણિક-તા** સ્ત્રી૦ [સં.] અપ્રામાણિકપણું, પ્રામાણિકતાનો અભાવ, 'ડિ-ઑનેસ્ટી'

**અ-પ્રામાણ્ય** ન. [સં.] પ્રામાણિકતાનો અભાવ. (૨) પુરાવાનો અભાવ. (૩) (લા.) વ્યર્થતા, ફોગટપણું

**અ-પ્રાર્થનીય** વિ. [સં.] પ્રાર્થના કરાવા યા કરવા યોગ્ય નહિ તેવું

**અ-પ્રાર્થિત** વિ. [સં.] જેના વિશે યા જેને પ્રાર્થના કરવામાં નથી આવી તેવું, અ-યાચિત

**અ-પ્રાર્થ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'અ-પ્રાર્થનીય.'

**અ-પ્રાસંગિક** (-સઙ્ગિક) વિ. [સં.] પ્રસંગને લગતું નથી તેવું, અપ્રસ્તુત. (૨) કવખતનું, કટાણાનું, અસામયિક. (૩) (લા.) બિનજરૂર, નકામું

**અપ્રાસંગિક-તા** (-સઙ્ગિક-) સ્ત્રી. [સં.] પ્રાસંગિકતાનો અભાવ, અપ્રસ્તુતતા. (૨) અસામયિકતા

**અ-પ્રિય** વિ. [સં.] પ્રિય નહિ તેવું, અણગમતું, અળખામણું, નાપસંદ, અરુચિકર. (૨) (લા.) વેરી, શત્રુ. (૩) ન. અનિષ્ટ કાર્ય, ભૂંડું કાર્ય

**અપ્રિય-કર, અપ્રિય-કારક** વિ. [સં.], **અપ્રિય-કારી** વિ. [સં., પું.] અપ્રિય કરનારું

**અપ્રિય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અપ્રિયપણું

**અપ્રિય-વાદી** વિ. [સં., પું.] અપ્રિય બોલનારું

**અ-પ્રીત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [સં. अप्रीति], **-તિ** સ્ત્રી. [સં.] પ્રીતિ-પ્રેમનો અભાવ, સ્નેહનો અભાવ. (૨) અરુચિ, અણગમો. (૩) (લા.) વેર, દુશ્મનાવટ

**અપ્રીતિ-કર** વિ. [સં.] અપ્રીતિ કરનારું

**અ-પ્રેમાનંદીય** (-નન્દીય) વિ. [સં.] પ્રેમાનંદ(ગુજરાતના વડોદરાનો આખ્યાનકાર કવિ)ને લગતું-ના વિષયનું ન હોય તેવું, પ્રેમાનંદની રચના ન હોય તેવું

**અ-પ્રૌઢ** વિ. [સં.] ઉંમરે તેમજ વિચારમાં પરિપક્વ ન થયું હોય તેવું

**અ-પ્રૌઢા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ઉંમરે ન પાકેલી સ્ત્રી

**અપ્સરા** સ્ત્રી. [સં. अप्सराः] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે સ્વર્ગમાંની તે તે વારાંગના

**અફ્આલ** પું. [અર. 'ફ્રેઅલ્'નું બ.વ.] કરણી, કરતૂત

**અફઘાન** વિ., પું. [ફા. અફ્ગાન્] હિંદુકુશ પર્વત અને ઈરાન વચ્ચેના પ્રદેશમાં રહેતી પ્રજા, (કાબુલ રાજધાની હોઈ) કાબુલી, પઠાણ

**અફઘાનિસ્તાન** પું., ન. [+ફા.] અફઘાનોનો દેશ (જૂને ગાંધાર દેશ) (સંજ્ઞા.)

**અફઘાની** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અફઘાનોને લગતું. (૨) સ્ત્રી. અફઘાનોની ભાષા, પુશ્તો ભાષા

**અ-ફર** વિ. [+ જુઓ 'ફરવું.'] ફરે નહિ તેવું, મક્કમ, નિશ્ચિત. (૨) પાછું ફરે નહિ તેવું

**અફરગાનિયું** ન. [પાર.] ધાર્મિક ક્રિયામાં વાપરવાનો અગ્નિ તાવેથો અને ચીપિયો રાખવાનું વાસણ. (૨) ધૂપ-દાનિયું

**અફર(-રા)તફર,-રી** સ્ત્રી. [અર. ઇફ્રાતો-તફ્રીત્] આઘુંપાછું કે અહીંનું તહીં થઈ જવું એ, ઊથલપાથલ. (૨) દોડધામ, દોડાદોડ. (૩) ફેરબદલી. (૪) (લા.) ગભરાટ. (૫) ગોટાળો, ઘાલમેલ. (૬) તફડંચી. (૭) અવ્યવસ્થા. (૮) ઘોંઘાટ. (૯) ભય, ત્રાસ [કૃ.પ્ર.] આફરો

**અફરામણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આફરવું' + ગુ. 'આમણ'

**અફરાવું** જુઓ 'આફરવું' માં.

**અફરાંટું** વિ. જુઓ 'ઉફરાંટું.'

**અ-ફલ(-ળ)** વિ. [સં.] ફળ વિનાનું, ફળ ન આવે-આપે તેવું. (૨) નિષ્ફળ, ફોગટ, નકામું

**અ-ફલિ(-ળિ)ત** વિ. [સં.] ફળ્યું ન હોય તેવું, નિષ્ફળ

**અફલાતૂન** પું. [ગ્રીકમાંથી અરબીકરણ] ગ્રીક દેશનો મહાન તત્ત્વવેત્તા પ્લેટો (જે ઍરિસ્ટોટલનો ગુરુ હતો). (૨) વિ. (લા.) સર્વોત્તમ, સર્વશ્રેષ્ઠ. [**૦નો બેટો, ૦નો સાળો** (રૂ.પ્ર.) ઢંભી માણસ]

**અફલાતૂની** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] પ્લેટોને લગતું. (૨) (લા.) શ્રેષ્ઠતમ, સુંદર. (૩) વિષયવાસના વિનાનું

**અફવા** સ્ત્રી. [અર. 'ફૂહ્' નું બ.વ. 'અફ્વાહ્] ઘણે મોઢે ચાલતી આવતી વાત, ઊડતી ખબર. (૨) સાચી ખોટી ભળતી વાત, ગામગપાટો. [**૦ઊડવી, ૦ચાલવી** (રૂ.પ્ર.) સાચી ખોટી વાત વહેતી થવી] [અમલદાર

**અફસર** પું. [અં. 'ઑફિસર,' હિં.] રાજ્યનો અધિકારી,

**અફસર-જંગ** (-જઙ્ગ) પું. [+ ફા. જુઓ 'જંગ.'] સેનાપતિ

**અફસરી**[1] વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર] અમલદાર કે અમલદારીને લગતું. [હકૂમત

**અફસરી**[2] સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અમલદારી, અધિકાર,

**અફસરે-આલા** પું. [+ અર.] મુખ્ય અમલદાર, વરિષ્ઠ અધિકારી

**અફસોસ** પું. [ફા. અફ્સૂસ્] શોચ, પશ્ચાત્તાપ, પસ્તાવો. (૨) દિલગીરી, સંતાપ. (૩) કે.પ્ર. હાય, અરેરે!

**અફસોસ-જનક** વિ. [+ સં.] અફસોસ ઉપજાવે તેવું

**અફસોસી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અફસોસ કરવો એ ક્રિયા

**અ-ફળ** જુઓ 'અ-ફલ.'

**અફળા-અફળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અફળાવું',-દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] સામસામી અથડામણ

**અફળાટ** પું. [જુઓ 'અફળાવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] અફળાવાની ક્રિયા. (૨) અફળાવાનો અવાજ

**અફળામણ** (-ણ્ય), **-ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અફળાવું' + ગુ. 'આમણ, -ણી' કૃ.પ્ર.] અફળાવાની ક્રિયા, અથડામણ

**અફળાવવું** જુઓ 'અફળાવું-' 'અફાળવું'-'આફળવું' માં.

**અફળાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'આફળવું'.] અથડાવું, ભટકાવું. [**૦કુટાવું** (રૂ.પ્ર.) પડવું આખડવું. (૨) (લા.) ઘણી મહેનત પડવી. (૩) મોટી મુશ્કેલીમાં-આફતમાં મુકાવું.] **અફળાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અ-ફળિત** જુઓ 'અ-ફલિત'.

**અ-ફાટ** વિ. [+ જુઓ 'ફાટવું'.] ફાટ્યા વિનાનું, ચિરાયા-તૂટ્યા વિનાનું. (૨) (લા.) ઘણા વિસ્તારમાં પથરાયેલું, વિશાળ

**અફાળ-કૂટ** (અફાળ્ય-કૂટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અફાળવું' + 'કૂટવું'.] અથડામણ. (૨) (લા.) હાલાકી. (૩) ધમપછાડા, ભાંજગડ. (૪) મુશ્કેલી, પીડા, સંકટ ['ઝીંકવું'.] અફાળ-કૂટ

**અફાળ-ઝીંક** (અફાળ્ય-ઝીંક્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અફાળવું +

**અફાળવું** સ.ક્રિ. [સં. आ-स्फाल्] અફળાવવું, અથડાવવું, ભટકાવવું. **અફળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અફળાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અફીણ** ન. [અર. અફ્યૂન્] ખસખસના દોડવાઓમાંથી નીકળતો એક માદક ઝેરી ઘટ્ટ રસ. [**૦ખાવું, ૦ઘોળવું, ૦પીવું, ૦લેવું** (રૂ.પ્ર.) અફીણ ખાઈને આપઘાત કરવો. **૦દેવું** (રૂ.પ્ર.) અફીણ ખવડાવી-પિવડાવી હત્યા કરવી]

**અફીણિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અફીણના વ્યસનવાળું. (૨) (લા.) સુસ્ત, એદી

**અફીણિયો** વિ., પું. [જુઓ 'અફીણિયું'.] અફીણનો વેપારી

**અફીણી** પું. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અફીણનો બંધાણી. (૨) અફીણિયો (વેપારી)

**અફુ(-ફૂ)** ન. [જુઓ 'અફીણ'.] અફીણ

**અબખો** જુઓ 'અભખો'. [**-ખે પડવું** (રૂ.પ્ર.) અરુચિ થવી]

**અબખોરો** જુઓ 'આબખોરો'.

**અબ-ઘડી** ક્રિ.વિ. [હિં. + જુઓ 'ઘડી'.] અત્યારે, આ ઘડીએ, હમણાં જ

**અબજ** વિ. [સં. अब्द] સંખ્યામાં સો કરોડ જેટલું

**અબજદ-પદ્ધતિ** સ્ત્રી. [અર. + સં.] અરબી મૂળાક્ષરોની ખાસ ગોઠવણી કે જેને આધારે તે તે વ્યક્તિ કે બનાવનું વર્ષ નીકળતું હોય છે.

**અબજ-પતિ** પું. [જુઓ 'અબજ' + સં.] સો કરોડ રૂપિયા કે સંપત્તિનો માલિક, સો કરોડની આસામી

**અબજો-પતિ** પું. [જુઓ 'અબજ' + 'ઓ' બ.વ., પ્ર. + સં.] અબજોની સંપત્તિ ધરાવનારો [(લા.) બેસૂરું, કર્કશ

**અબડ-ધબડ** વિ. [રવા.] ખડબચડું, ઘાટઘૂટ વિનાનું. (૨)

**અબડાવવું** સ.ક્રિ. [રવા.] ધમકી આપવી

**અબતર** વિ. [અર.] ખરાબ, બગડેલું. (૨) અવ્યવસ્થિત. [**૦કરવું** (રૂ.પ્ર.) ગંજીફાનાં પાનાં પીસવાં. (૨) નુકસાન કરવું. (૩) ભ્રષ્ટ કરવું, બગાડવું. **૦થવું** (રૂ.પ્ર.) ભ્રષ્ટ થવું.]

**અબતરી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ભ્રષ્ટતા. (૨) ગોટાળો, અવ્યવસ્થા ['ઈ' પ્રત્યય] રાજછત્ર

**અબદાગીર** સ્ત્રી. [ફા. આફ્તાબ્ + ગીર], **-રી** સ્ત્રી. [+ ફા.

**અબદાલી** પું. [અર. 'અબ્દાલ્' એ 'બદલ્' નું બ.વ. + ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] ધર્મી પુરુષ, મજહબી પુરુષ. (૨) મરાઠાઓ પર. ઈ. સ. ૧૭૬૧ માં પાણીપતના મેદાનમાં ચડી આવેલા અફઘાન રાજવીની એ અવટંક. (સંજ્ઞા.)

**અ-બદ્ધ** વિ. [સં.] બાંધ્યા વિનાનું, વણબાંધ્યું, છૂટું, મુક્ત. (૨) પદ્યબંધથી મુક્ત (કાવ્ય)

**અબ(-વ)ધૂત** જુઓ 'અવધૂત.'

**અબનાલ** સ્ત્રી. [ફા.] તલવારના મ્યાનની મૂઠ અને અણી આગળનો મીનાનો શણગાર

**અબનૂસ** ન. [ફા. આબ્નૂસ્] એક જાતનું સીસમ જેવું મજબૂત ઝાડ, ટીંબરવો (જેની લાકડીઓ જાણીતી છે.)

**અબનૂસી** સ્ત્રી. [+ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] અબનૂસનું ઝાડ. (૨) વિ. અબનૂસનું બનાવેલું. (૩) અબનૂસના જેવા રંગવાળું

**અબરક(-ખ)** ન. [સં. अभ्रक, ફા. 'અબ્રક્'થી અર. માં પણ] ચોક્કસ જાતના પથ્થરની પડતી ચળકદાર પતરી–એ પ્રકારની એ એક ધાતુ

**અબરકિ(-ખિ)યું** વિ. [+ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અબરખનું બનાવેલું. (૨) અબરખના જેવા ચળકતા મેલા રંગનું

**અબરખી** વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] હીરાના એક પ્રકારનું

**અબરી** સ્ત્રી. [ફા.] પૂંઠા ઉપર ચોડવાનો વપરાતો ભાતીગર કાગળ, 'માર્બલ પેપર' [ભ્રૂકુટી

**અબરૂ** સ્ત્રી. [ફા. અબ્રૂ, સં. भ्रू] આંખની ભમર, ભમા, ભવું,

**અ-બલ(-ળ)** વિ. [સં.] બળ વિનાનું, નિર્બળ

**અબલા(-ળા)** વિ., સ્ત્રી. [સં.] સ્ત્રી (સામાન્ય)

**અબલા(-ળા)શ્રમ** પું. [+સં. आश्रम] સ્ત્રીઓને આશ્રય અને મદદ મળવાનું ઠેકાણું, વનિતાવિશ્રામ

**અબલક(-ખ)** પું. [અર. અબ્લક્] કાબરચીતરો ઘોડો. (૨) કાબરો બળદ

**અબલકિ(-ખિ)યું, અબલકી(-ખી)** વિ. [+ગુ. 'ઇયું'–'ઈ' ત.પ્ર.] કાબરચીતરા રંગનું, કાબરું

**અબસાત** ક્રિ. વિ. [હિં. +અર. સાઅત્] આ ઘડીએ, હમણાં જ, અત્યારે જ

**અ-બહિષ્કાર્ય** વિ. [સં.] બહિષ્કાર કરવા જેવું નથી તેવું, જેની સાથેનો વ્યવહાર બંધ કરવાનો નથી તેવું, ગ્રાહ્ય

**અ-બહિષ્કૃત** વિ. [સં.] જેનો બહિષ્કાર કરવામાં નથી આવ્યો તેવું, વ્યવહાર બહાર કરવામાં નથી આવ્યું તેવું

**અ-બહુશાસન** ન. [સં.] લોકશાહી નથી તેવા પ્રકારની રાજસત્તા, 'ઍરિસ્ટોક્રસી' (બ.ક.ઠા.) [અવિદ્વાન

**અ-બહુશ્રુત** વિ. [સં.] જેણે ઘણું સાંભળ્યું–વાંચ્યું નથી તેવું,

**અ-બળ** જુઓ 'અ-બલ.'

**અબ(-ભ)ળખા** સ્ત્રી., **-ખો** પું. [સં. अभिलाष, પું., અર્વા-તદ્ભવ] ઇચ્છા, ઉમેદ, ઓરિયો, અભરખો

**અ-બળા** જુઓ 'અ-બલા.'

**અબળાશ્રમ** જુઓ 'અબલાશ્રમ'.

**અ-બંડ** (-બણ્ડ) વિ. [+જુઓ 'બંડ.'] બળવાખોર નહિ તેવું. (૨) (લા.) સાલસ, નમ્ર

**અ-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [સં.] બંધન રહિત, મુક્ત. (૨) જેને વધુ બાંધવાની જરૂર નથી તેવું, મજબૂત

**અ-બંધન** (-બન્ધન) ન. [સં.] બંધનનો અભાવ, મુક્તતા

**અ-બંધી** (-બન્ધી) વિ. [સં., પું.] ચલ રાશિને પાસે પાસેનાં મૂલ્ય આપવાથી જે ફલનાં મૂલ્ય પાસે પાસે આવે અને એમાં મોટું અંતર ન પડે તેવું. (ગ.) (૨) જે વક્રની રેખા સતત ચાલુ રહે અને વચમાં એકદમ તૂટી જતી ન હોય તેવું, 'કન્ટિન્યૂઅસ.' (ગ.)

**અ-બંધારણીય** (-બન્ધા-) વિ. [જુઓ 'બંધારણ'+સં 'ईय' ત.પ્ર. (સં. નો આભાસ).] ધારાધોરણ પ્રમાણે ન ચાલતું હોય તેવું, ધારાધોરણથી વિરુદ્ધ પ્રકારનું

**અ-બંધુ** (-બન્ધુ) વિ. [+સં., પું.] ભાઈ વિનાનું. (૨) સગાં વિનાનું (૩) (લા.) અનાથ, નિરાધાર

**અબંધુ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] (લા.) નિરાધારપણું, અનાથપણું

**અ-બંભ** (-બમ્ભ) ન. [સં. ब्रह्म < પ્રા. बंभ, બ્રહ્મચર્ય] બ્રહ્મચર્યનો અભાવ. (૨) (લા.) ગોટાળો. ગરબડ. [**૦કુટાવું** (રૂ.પ્ર.) (લા.) કોઈ બાબતમાં જાણપણ વિના એમાં માથું મારવું]

**અબા**[1] પું. [અર.] એક પ્રકારનો પહોળો છૂટો ડગલો, ઝભ્ભો

**અબા**[2] પું. [અર. અબ્બા] પિતા, બાપ

**અબાઈ** વિ. [જુઓ 'અબા'[2]+ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] વડીલો॰એ મેળવેલું, વડીલોપાર્જિત

**અબા-જાન** પું. [જુઓ 'અબા'[2]+ફા.] પિતા

**અબાર્ડાસ** સ્ત્રી. યુદ્ધકળાને લગતી એક યુક્તિ

**અ-બાધ** પું. [સં.] બાધ–પ્રતિબંધનો અભાવ, મુક્તતા. (૨) વિ. એક સ્વરૂપે રહેલું

**અ-બાધક** વિ. [સં.] બાધ ન કરનારું, અપ્રતિબંધક

**અ-બાધા** સ્ત્રી. [સં.] હરકત ન કરવાપણું. (૨) કર્મના બંધ અને ઉદય વચ્ચેનો સમય. (જૈન.)

**અ-બાધિત** વિ. [સં.] જેને બાધા કરવામાં નથી આવી તેવું, ન અટકાવેલું, હરકત વિનાનું, મુક્ત. (૨) (લા.) નિર્દોષ

**અ-બાધ્ય** વિ. [સં.] બાધા ન કરવા જેવું

**અ-બાધ્યોપક્રમ** પું. [+સં. उपक्रम] સ્વીકૃત પક્ષ, ગૃહીત-પદ, 'પોસ્ચ્યુલેટ'. (તર્ક.)

**અબામણી** સ્ત્રી. [ન. મા. 'આબવાણી' મૂળ સૂચવે છે.] દક્ષિણ ગુજરાતના નાવિકોની હલેસાં મારતી વેળાની ગીત-પદ્ધતિ

**અબાબ** પું. [અર. 'અબ્બાબ્' એ 'બાબ્'નું બ.વ.] ગેરકાયદે ઉઘરાવાતો કર, ગેરવાજબી લાગો. (૨) ઉત્પન્ન થયેલા અનાજમાંથી ખેડૂતના અને બીજા ભાગ જુદા કાઢયા પછી બાકી રહેલો રાજભાગ, વજે-ભાગ. (૩) કર-કરિયાવર

**અબાબીલ** ન. [અર.] ચકલીની જાતનું કાળા રંગનું એક પક્ષી, દેવદિલાઈ

**અબાર** વિ. નિષ્ફળ. (૨) ક્રિ. વિ. ગેરવલ્લે, અલેખે

**અબારું** વિ. વ્યવસ્થા વિનાનું. (૨) ન. ગોટાળો, અંધાધૂંધી, અંધેર

**અબાલ(-ળ)** પું. માળ માટે રેંટિયાની પાંખડીઓ ઉપર તાણીને બાંધવામાં આવતી દોરી

**અ-બાંધવ** (-બાન્ધવ) વિ. [સં.] ભાઈ વિનાનું. (૨) સગાં-કુટુંબ વિનાનું. (૩) (લા.) નિરાધાર, અનાથ

**અબી હાલ** ક્રિ.વિ. [હિં.] અબઘડી, હમણાં જ

**અ-બીજ** વિ. [સં.] (લા.) બી વિનાનું. (૨) સંતાનોત્પાદક વીર્ય વિનાનું [ભૂકો, શિંગોડાનો લોટ

**અબીર(-લ)** પું. [અર. 'અબીર્'] સુગંધીદાર સફેદ ભાભરો

**અ-બુદ્ધ** વિ. [સં.] જેને બોધ મળ્યો નથી તેવું, અબૂધ. (૨) તત્ત્વને ન જાણનારું. (જૈન.) [વિનાનું, અણસમજુ

**અ-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] બુદ્ધિનો અભાવ. (૨) વિ. બુદ્ધિ

**અબુદ્ધિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] બુદ્ધિવિહીન, કમઅક્કલ

**અ-બુદ્ધિહેતુક** વિ. [સં.] જાણી જોઈ ને ન કરેલું, સ્વાભાવિક

**અ-બુધ** વિ. [સં.] ડાહ્યું નહિ તેવું, મૂર્ખ

**અબુધ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ડહાપણનો અભાવ, મૂર્ખાઈ

**અબુવો** પું. જુઓ 'આબવો'. (૨) એક જાતનું કપડું

**અ-બૂજ** વિ. [+ જુઓ 'બૂજ.'] બૂજ—કદર વિનાનું. (૨) (લા.) અક્કલ વિનાનું, મૂર્ખ [શકાય તેવું, અજ્ઞાની, અબૂધ

**અ-બૂઝ** વિ. [+ સં. बुध्य- > પ્રા. बुज्झ-] જેને સમઝાવી ન

**અ-બૂડ** વિ. [+ જુઓ 'બૂડવું.'] ડૂબે નહિ તેવું. (૨) ન ડૂબેલું

**અ-બૂધ** વિ. [+ સં. बुद्ध] નહિ સમજેલું. (૨) બુદ્ધિ વિનાનું, મૂર્ખ

**અબૂધિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અબૂધ, બે-અક્કલ. સમઝણ વિનાનું. (૨) (લા.) ન. ટીંડોરું, ગિલોડું, ઘોલું (ખાવાથી બુદ્ધિ ઓછી થાય છે એવી માન્યતાએ. સુ.)

**અબૂર**[1] વિ. પુષ્કળ, ઘણું

**અબૂર**[2] પું. [અર.] માર્ગ, રસ્તો. (૨) મુસાફરી

**અબૂલો-ઢબૂલો** પું. [રવા.] છોકરાંઓની એક રમત

**અબે** કે.પ્ર. [હિં.] અરે, આ, અલ્યા (તુંકારવાચક ઉદ્ગાર)

**અબે-તબે** ક્રિ.વિ. [હિં.] (ઉદ્ગાર) (લા.) હિંદી ભાષા. [**૦કરવું** (રૂ.પ્ર.) તિરસ્કાર કરવો, તોછડાઈથી બોલાવવું]

**અબો** જુઓ 'અબા.[1]' [ખાજાં

**અબોખા**[1] પું., બ.વ. લગ્નપ્રસંગે વરને ખવડાવવાનાં ખાંડ-

**અબોખા**[2] પું., બ.વ. [જુઓ 'અબખો'.] વસ્તુ જોવી પણ ન ગમે એવો કંટાળો, અરુચિ, અણગમો, [**—એ પડવું** (રૂ.પ્ર.) મન ઊતરી જવું, અરુચિ થવી]

**અ-બોટ** વિ. [+ જુઓ 'બોટવું.'] બોટચા વિનાનું, શુદ્ધ. (૨) પું. અભડાયા વિનાની દશા, શુદ્ધ સ્થિતિ. (૩) ન. રસોઈ અને જમવાની જગ્યાનું છાણમાટી વગેરેથી પવિત્રતા માટે કરવામાં આવતું લીંપણ. (૪) નાહ્યા વગર જ્યાં જવાય નહિ તેવું ઠેકાણું. [**૦કરવો, ૦દેવો** (રૂ.પ્ર.) ચોકો કરવો. (૨) લીંપણ કરવું. **૦માં હોવું** (રૂ.પ્ર.) અપવિત્ર વસ્તુને ન અડાય એવી સ્થિતિમાં હોવું, અપરસમાં હોવું]

**અબોટ-ચોકો** પું [+ જુઓ 'ચોકો.'] જ્યાં નાહ્યા વિના ન જવાય તેવું લીંપેલું-પોતનું કર્યું હોય તેવું સ્થાન

**અ-બોટણ**[1], **—ણું** ન. [જુઓ 'અબોટવું' + ગુ. 'અણ,—ણું' કૃ.પ્ર.] બાળકને છઠ્ઠે કે આઠમે મહિને કરવામાં આવતું અન્નપ્રાશન

**અબોટ(—ટે)ણ**[2] (—ણ્ય) સ્ત્રી. ['જુઓ અબોટી' + ગુ. 'અ(—એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય] અબોટી બ્રાહ્મણની સ્ત્રી

**અબોટ-પાણી** ન. [જુઓ 'અબોટ' + પાણી.'] નાહ્યા પછી કોઈ ને અડ્યા વિના ભરેલું પાણી. (૨) બોટચા વિનાનું પાણી

**અબોટિયું** ન. [જુઓ 'અબોટ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] બાળકને કરાવવામાં આવતું અન્નપ્રાશન, અબોટણું. (૨) રાંધતી કે જમતી વખતે નાહીને પહેરવામાં આવતું રેશમી કે શણનું વસ્ત્ર, મુગટો કે કંતાન

**અબોટી** પું. પશ્ચિમ સૌરાષ્ટ્રની એક બ્રાહ્મણ જ્ઞાતિ અને એનો પુરુષ (એક સમૂહ બ્રાહ્મણ છે, બીજો ખેડૂત છે.) (સંજ્ઞા.)

**અબોટેણ** (—ણ્ય) જુઓ 'અબોટણ[2]'.

**અ-બોટ્યું** વિ. [+ 'બોટવું' ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] બોટેલું નહિ તેવું, એઠું કર્યા વિનાનું [અવસ્થા, 'અન્કૉન્શિયસનેસ']

**અ-બોધ** પું. [સં.] બોધનો અભાવ, અજ્ઞાન. (૨) અભાન

**અ-બોધનીય** વિ. [સં.] બોધ ન કરવા-કરાવા જેવું. (૨) ન જગાડવા જેવું. (૩) (લા.) બુદ્ધિહીન, મૂર્ખ

**અબોધ-પૂર્વક** ક્રિ. વિ. [સં.] ખ્યાલ વિના, 'અન્કૉન્શિયસ્લી' (વિ.મ.)

**અબોધ-સ્વભાવ** પું. [સં.] સ્વાપ્નમાનસતા, 'સબ્કૉન્શિયસ-નેસ.' (૨) વિ. અવચેતનાત્મ, અવ્યક્તમાનસાત્મક, 'સબ્કૉ-ન્શિયસ' (ન.દે.)

**અ-બોધ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'અબોધનીય'.

**અ-બોલ** વિ. [+ જુઓ 'બોલવું.'] બોલ બોલ ન કરનારું, મૂંગું. (૨) બોલી ન શકાય તેવું

**અ-બોલડા** પું., બ.વ. [+ ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (પદ્યમાં) અબોલા [બોલ બોલ ન કરનારું

**અ-બોલણ** વિ. [+ જુઓ 'બોલવું' + ગુ. અણ' કર્તૃવાચક કૃ.પ્ર.]

**અ-બોલા, અબોલિયા** પું., બ.વ. [+ જુઓ 'બોલવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર. + 'ઇયું' ત.પ્ર.] રીસ—વેર વગેરેને કારણે બંધ કરવામાં આવતો વાતચીતનો વ્યવહાર. [**અબોલા લેવા** (રૂ.પ્ર.) બોલવાનો વહેવાર બંધ કરવો.]

**અ-બોલું** વિ. [+ જુઓ 'બોલવું' ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] બોલ બોલ ન કરનારું

**અ-બોલ્યું** વિ. [+ જુઓ 'બોલવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ન બોલેલું [**બોલ્યું અબોલ્યું કરવું** (રૂ.પ્ર.) કહેલા શબ્દ પાછા ખેંચી લેવા, કરેલો ઠરાવ પાછો ખેંચવો]

**અબ્જ** વિ. [સં.] પાણીમાં ઉત્પન્ન થતું. (૨) કમળ. પદ્મ. (૩) વિ. [સં., ન.] સંખ્યામાં સો કરોડ

**અબ્જો-પતિ** જુઓ 'અબજોપતિ.'

**અબ્દ** પું. [સં.] મેઘ. (૨) ન. વાદળું. (૩) વર્ષ.

**અબ્દ-કોશ(—ષ)** પું. [સં.] દર વર્ષે પ્રસિદ્ધ થતી આંકડા વગેરેને લગતી માહિતી આપનારી પુસ્તિકા, 'ઇયરબુક' (વિ.ક.)

**અબ્દ-સાર** પું. [સં.] કપૂર

**અબ્દુર્ગ** પું. [સં. अप् + दुर्ग, સંધિથી] ચારે બાજુ પાણીની ખાઈ યા પાણી છે તેવો કિલ્લો

**અબ્ધિ** પું. [સં.] સમુદ્ર, સાગર

**અબ્ધિ-જા** સ્ત્રી. [સં.] લક્ષ્મી (દેવી)

**અબ્ધિ-તરંગ** (—તરઙ્ગ) પું. [સં.] સમુદ્રનું મોજું

**અબ્ધિ-સુતા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અબ્ધિજા'.

**અબ્બા**[1] સ્ત્રી. ઘરડી ડોસી. (૨) ચાકરડી

**અબ્બા**[2] સ્ત્રી. [રવા.] રમતમાં થોડા સમય માટે કરવામાં આવતો વિરામ, થૂઈ

**અબ્બા-જાન** જુઓ 'અબા-જાન'.

**અબ્બાસી** વિ [અર. અબ્બાસ્ + ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] અબ્બાસ-ના છોડને લગતું. (૨) અબ્બાસનાં ફૂલોના રતાશ પડતા

કાળા કે વાદળી રંગનું. (૩) હઝરત મોહમ્મદ પેગંબરના કાકા અબ્બાસનો વંશજ (ખલીફાઓ). (સંજ્ઞા.)

**અબ્રવાન** સ્ત્રી. મલમલ નામના કાપડની એક ઊંચી જાત

**અ-બ્રહ્મ** ન. [સં.] બ્રહ્મથી ભિન્ન પદાર્થ. (૨) અબ્રાહ્મણ

**અ-બ્રહ્મચર્ય** ન. [સં.] બ્રહ્મચર્યનો અભાવ. (૨) વ્યભિચાર

**અ-બ્રહ્મચારી** વિ. [સં., પું.] બ્રહ્મચર્ય ન પાળનારું

**અ-બ્રહ્મણ્ય** વિ. [સં.] બ્રાહ્મણને ન છાજે તેવું. (૨) બ્રાહ્મણ૦નો વિરોધ કરનારું

**અબ્રહ્મ-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] બ્રહ્મરૂપ ન હોવાપણું. (૨) જુઓ 'અ-બ્રાહ્મણતા.'

**અ-બ્રાહ્મણ** વિ. [સં.] બ્રાહ્મણ ન હોય તેવું, બ્રાહ્મણેતર

**અબ્રાહ્મણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] બ્રાહ્મણ ન હોવાપણું

**અ-ભક**[1] જુઓ 'અભખ.'

**અભક**[2] સ્ત્રી. [રવા.] હબક, ધ્રાસકો, ફાળ

**અ-ભક્ત** વિ. [સં., પું.] ભક્ત ન હોય તેવું, ભક્તિભાવ વિનાનું

**અ-ભક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ભક્તિનો અભાવ. (૨) અશ્રદ્ધા

**અ-ભક્તિમાન** વિ. [+ સં. °માન્, પું.] ભક્તિ વિનાનું

**અ-ભક્ષ** પું., **-ક્ષણ** ન. [સં.] ન ખાવું એ, ઉપવાસ

**અ-ભક્ષાભક્ષ** જુઓ 'અભક્ષ્ય-ભક્ષ.'

**અ-ભક્ષાભક્ષી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અભક્ષ્ય-ભક્ષ' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] મનાઈ કરેલો-શાસ્ત્રમાં નિષિદ્ધ કહેલો ખોરાક ખાવો એ, અભક્ષ્ય-ભક્ષણ [તેવું

**અ-ભક્ષ્ય** વિ. [સં.] શાસ્ત્રમાં જેને ખાવા લાયક ગણ્યું નથી

**અભક્ષ્ય-ભક્ષ** પું., **-ક્ષણ** ન. [સં.] અભક્ષ્ય ખાવું એ

**અભક્ષ્ય-ભક્ષી** વિ. [સં., પું.] અભક્ષ્ય ખાનારું

**અભક્ષ્યાહાર** પું. [+ સં. आहार] અભક્ષ્યનું ભોજન

**અભક્ષ્યાહારી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અભક્ષ્ય-ભક્ષી.'

**અ-ભખ** પું. [સં. अ-भक्ष- > પ્રા. अ-भक्ख-] (લા.) ખોરાક તરફ અણગમો, અભખો. [૦ખે **પડવું** (રૂ. પ્ર.) ખાવાની રુચિ ન થવી, ખાવાનો અણગમો થવો]

**અભખરો(-ખો)** પું. [જુઓ 'અભળખો'. એના વ્યંજનોનો વ્યત્યય] (ગ્રા.) તીવ્ર ઇચ્છા, અભિલાષ

**અભ(-બ)ખો** પું [સં. अभक्षक- > પ્રા. अभक्खअ-] ભોજનની અરુચિ, અવકો. [૦ખે **પડવું** (રૂ.પ્ર.) ભોજનની તદ્દન અરુચિ થવી]

**અ-ભગ** વિ. [સં.] ભાગ્યહીન, દુર્ભાગી, કમનસીબ

**અ-ભગત** વિ. [+ જુઓ 'ભગત'.] અભક્ત, ભક્તિભાવ વિનાનું, નાસ્તિક

**અ-ભગ્ન** વિ. [સં.] નહિ ભાંગેલું, આખું, અખંડ

**અભડછેટ** (-ટચ) જુઓ 'આભડછેટ.'

**અભડાવવું** જુઓ 'અભડાવું'માં.

**અભડાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'આભડવું'.] અથડાવું, ભટકાવું. (૨) વગર નાહેલાને અડકયાથી અશુદ્ધ થવું. (૩) અપવિત્ર થવું, નાહવું પડે એવું થવું. (૪) (સ્ત્રીને માટે) રજસ્વલા થવું. (૫) (લા.) વટલાવું, ભ્રષ્ટ થવું. **અભડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અભડાયેલી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'અભડાવું + ગુ. 'એલું' બી. ભૂ.કૃ. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] (લા.) રજસ્વલા થયેલી સ્ત્રી

**અ-ભણ** વિ. [+ જુઓ 'ભણવું'.] વાંચતાં લખતાં ન શીખ્યું હોય તેવું, નહિ ભણેલું, નિરક્ષર

**અ-ભદ્ર** ન. [સં.] અહિત, અનિષ્ટ, નુકસાન. (૨) વિ. અમંગળ અશુભ. (૩) ખરાબ, ગ્રામ્ય, 'વલ્ગર' (બ.રા.)

**અભદ્ર-તા** સ્ત્રી. [સં.] અભદ્રપણું

**અભદ્ર-ભાષી** વિ. [સં., પું.] અભદ્ર બોલનારું

**અ-ભય** પું. [સં., ન.] ભયનો-ડરનો અભાવ. (૨) (લા.) સંરક્ષણ, આશ્રય, જીવિતદાન. (૩) વિ. નિર્ભય, નીડર. (૪) (લા.) સુરક્ષિત, સલામત

**અભય-કર** વિ. [સં.]. **અભય-કારી** વિ. [સં., પું.], અભય કરનારું, નિર્ભય બનાવનારું

**અભય-તા** સ્ત્રી. [સં.] નિર્ભયતા, નીડરપણું

**અભય-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [સં.] અભય આપનારો દંડો

**અભય-દાતા** વિ., પું. [સં., પું.] અભયદાન કરનાર

**અભય-દાન** ન. [સં.] અભય કરી આપવું એ

**અભય-દીપ** પું. [સં.], **-વો** પું. [+ જુઓ 'દીવો'.] (કોલસાની ખાણો વગેરેના પ્રદેશોમાં સલામતી માટેની) અભય આપનારી બત્તી, 'સેફ્ટી-લૅમ્પ,'

**અભય-પટ્ટો** પું. [+ જુઓ 'પટ્ટો'.], **અભય-પત્ર** પું. [સં., નં.] અભયની ખાત્રી આપનારો લેખ

**અભય-પદ** ન. [સં.] ભયરહિત સ્થિતિ. (૨) (લા.) મોક્ષ

**અભય-પ્રકૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] નીડર રહેવાનો સ્વભાવ. (૨) વિ. નીડર સ્વભાવનું

**અભય-પ્રદ** વિ. [સં.] જુઓ 'અભય-દાતા.'

**અભય-પ્રદાન** ન. [સં.] જુઓ 'અભય-દાન.'

**અભય-મુદ્રા** સ્ત્રી. [સં.] જમીન તરફ હથેળી રહે એવો હાથનો અભિનય. (નાટ્ય). (૨) રક્ષણ આપનારી વીંટી

**અભય-યાચના** સ્ત્રી. [સં.] અભય માટેની આજીજી

**અભય-વચન** ન. [સં.] સલામતીની ખાતરી આપનારું વેણ, રક્ષણની બાંહેધરીનો બોલ, ભયમાંથી બચાવી આપવાની પ્રતિજ્ઞા

**અભય-સ્થાન** ન. [સં.] જ્યાં ભય નથી તેવી સલામત જગ્યા

**અ-ભયંકર** (-ભયઙ્કર) વિ. [સં.] ભયંકર નથી તેવું. (૨) અભય કરનારું, નિર્ભય બનાવનારું, (૩) બિહામણું નથી તેવું. (૪) (લા.) અહિંસક

**અભયા** સ્ત્રી. [સં.] દુર્ગાદેવીનું એક રૂપ. (૨) પાંચ રેખાવાળી મોટી હરડે (વનસ્પતિ)

**અભયારણ્ય** ન. [સં. अभय + अरण्य] જ્યાં શિકાર કરવાની છૂટ નથી તેવું જંગલ, 'ગેઇમ-સૅંક્ચુઅરી'

**અભયા-વ્રત** ન. [સં.] પાર્વતીને પ્રસન્ન કરનારું વ્રત

**અભયી** વિ. [સં., પું.] અભય, નિર્ભય, નીડર

**અભયાંજલિ** (-ભયાઞ્જલિ) પું. [સં. अभय + अञ्जलि, પું.] બે હાથ જોડી અભયની યાચના કરવામાં આવે એ

**અભરે** ન. [સં. अभ्र, અર્વા. તદ્ભવ] વાદળું. (૨) આકાશ. [**-રે ભરવું** (રૂ.પ્ર.) અઢળક આપવું. (૨) સમૃદ્ધ કરવું. **-રે ભરવું** (રૂ.પ્ર.) રિદ્ધિસિદ્ધિથી ભરપૂર થવું]

**અભર(-ળ) ખો** પું. [સં. अभिलाष, પું.] જુઓ 'અબળખા'. (૨) હોંશ, ઉમળકો. (૩) તીવ્ર લાલસા

**અભરાભરણ** વિ. [અભર + ભરણ] (લા.) સંપત્તિની રેલમ-છેલ કરી નાખનાર (ઈશ્વર)

**અભ(-ભે)રાઈ** સ્ત્રી. [સં. अभ्र-राजिका > પ્રા. अब्भ-राइआ, નેતરની કરેલી પંક્તિ] મકાનમાં છતની નીચે દીવાલમાં કરવામાં આવતી પાટિયાંની કે પતરાંની હાંસ, છાજલી [૦પર મૂકવું, ૦એ ચડા(-ઢા)વવું (રૂ.પ્ર.) ધ્યાન ઉપર ન લેવું, વિલંબમાં નાખવું]

**અભરામ-કુલ-ન-દાવા** (રૂ.પ્ર.) [સં. अभ्रम् (બેશક) + અર. કુલ્લ + ન + ફા. દઅ્વા (હક્ક)] ભ્રમવાળી હાલતમાં નહિ –અક્કલ હોશિયારીમાં આ લખત કરી આપેલું છે એ રીતે સામાને કુલમુખત્યારી આપી દેવાથી લખી આપનારનો હવે કોઈ હક્ક-દાવો નથી. (જૂના દસ્તાવેજોમાં આ એક શબ્દપ્રયોગ પ્રચલિત હતો.) [કરેલું, સંદેહ વિનાનું

**અભરામી**[1] વિ. [સં. अ-भ्रामक-] અક્કલ હોશિયારીથી

**અભરામી**[2] સ્ત્રી. [અર. ઇબ્રાહીમ, યહૂદી કોમનો મૂળ પુરુષ; એ ઉપરથી મુસ્લિમોમાં એક નામ > અભરામ. એવું કોઈ એક રાજાનું નામ + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] જૂના સમયનો એક બાદશાહી સિક્કો. (૨) પૈસા જેવા ગોળ આકારના સોનાના પતરાને નાકાં જડી કરેલું સોનાનું એક ઘરેણું

**અભરે-ભર્યું** વિ० [જુઓ 'અભર' + 'ભરવું' ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] (લા.) ખૂબ જ ભરપૂર, અપાર ધનધાન્યવાળું [છોકરી

**અ-ભર્તૃકા** સ્ત્રી. [સં.] ધણી વિનાની સ્ત્રી, વિધવા. (૨) કુંવારી

**અ-ભર્યું** વિ. [+ 'ભરવું' + ગુ. 'યું'. ભૂ.કૃ.] ન ભરેલું. (૨) ખાલી [(૩) (લા.) મોક્ષ. (૪) નાશ

**અ-ભવ** પું. [સં.] અસ્તિત્વનો અભાવ. (૨) જન્મનો અભાવ.

**અ-ભવિતવ્ય** વિ. [સં.] ન થવા જેવું

**અ-ભવ્ય** વિ. [સં.] ન થવા જેવું. (૨) વિશાળ નહિ તેવું. (૩) અમંગળ, અશુભ. (૪) સિદ્ધિ મેળવવાને પાત્ર નહિ તેવું, મુક્તિ મેળવવાને પાત્ર નહિ તેવું, અજૈન. (જૈન.)

**અભળખા, -ખો** જુઓ 'અબળખા'-'અભરખો'.

**અ-ભંગ** (-ભઙ્ગ) વિ. [સં.] જેનો ભંગ નથી થયો તેવું, અખંડ. (૨) જેનો ક્રમ તૂટયો નથી તેવું. (૩) પું. ચોવીસ અક્ષરો-(શ્રુતિ)નો એક મરાઠી છંદ. (પિં.) (૪) ક્રિ.વિ. વચ્ચે તૂટયા-અટકયા વિના

**અભંગ-તા** (-ભઙ્ગ-) સ્ત્રી. [સં.] અખંડતા

**અભંગ-શ્લેષ** (-ભઙ્ગ-) પું. [સં.] જેમાં પદોમાં કોઈ પણ જાતના ટુકડા પાડયા સિવાય-જુદા પ્રકારનો સમાસ કર્યા સિવાય તે તે પદના જ ભિન્ન ભિન્ન અર્થ થતા હોય એવો એક શબ્દાલંકાર. (કાવ્ય.)

**અભંગી** વિ. [સં., પું.] અભંગ, અખંડ

**અ-ભંગુર** (-ભઙ્ગુર) વિ. [સં.] નાશવંત નથી તેવું, અવિનાશી

**અભંગુર-તા** (-ભઙ્ગુર-) સ્ત્રી. [સં.] અવિનાશિતા, અખંડતા

**અભાગ(-ગે)ણ** (-ણ્ય), **-ણી, અ-ભાગિય(-યે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. (જુઓ 'અભાગી' + 'અ(-એ)ણ'-'અણી' સ્ત્રીપ્રત્યય અને 'ઇયું' ત.પ્ર. + 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ભાગ્યહીન સ્ત્રી

**અ-ભાગિયું** વિ. [જુઓ 'અભાગી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **અ-ભાગી** વિ. [સં.,પું.] ભાગ્યહીન, કમનસીબ

**અ-ભાગ્ય** ન. [સં.] દુર્ભાગ્ય, ખરાબ નસીબ

**અ-ભાન** ન. [સં.] ભાનનો અભાવ. (૨) (લા.) અજ્ઞાન

**અભાનાંશ** (-નાંશ) પું. [+ સં. अंश] અજ્ઞાનનો લેશ. (વેદાંત.)

**અ-ભારતીય** વિ. [સં.] ભારતનું ન હોય તેવું, અહિંદી. (૨) (લા.) વિદેશી, પરદેશી

**અભારતીય-તા** સ્ત્રી. [સં.] ભારતીયતાનો અભાવ, અહિંદી-પણું. (૨) વિદેશીયતા, પરદેશીપણું

**અ-ભાવ** પું. [સં.] સ્થિતિ ન હોવી એ, સંપૂર્ણ અસ્થિતિ. (૨) ખોટ, ખામી, ગેરહાજરી. (૩) પ્રેમની લાગણી ન હોવી એ, અણગમો, કંટાળો, અરુચિ. (૪) છ પ્રમાણોમાંનું એક એક વસ્તુ ન હોવાના જ્ઞાનથી એની વિરોધી વસ્તુ હોવાનું જ્ઞાન થવાપણું. (વૈશેષિક.) (૫) દ્રવ્ય ગુણ કર્મ સામાન્ય વિશેષ અને સમવાય એ છ ભાવરૂપ અને સાતમું તત્ત્વ તે અભાવ. (તર્ક.) (૬) (લા.) અંધાધૂંધી 'કૅઑસ.' (૭) કસૂર, 'ડિફૅક્ટ'. [૦આવવો, ૦થવો (રૂ.પ્ર.) અણ-ગમો થવો] [(હ.વ.)

**અભાવ-દર્શક** વિ. [સં.] અભાવ બતાવનારું, 'નેગેટિવ'

**અભાવ-શબ્દ** પું. [સં.] નકાર બતાવતો શબ્દ, 'નેગેટિવ ટર્મ' (મ.ન.) [ત્મક, નાસ્તિરૂપ

**અ-ભાવાત્મક** વિ. [+ સં. आत्मन् + क] નકારવાચક, નિષેધા-

**અ-ભાવિક** વિ. [સં.] ભાવ-આસ્થા વિનાનું, અશ્રદ્ધાળુ

**અ-ભાવિત** વિ. [સં.] જેની ભાવના-જેનો વિચાર કરવામાં નથી આવ્યો તેવું

**અ-ભાવી** વિ. [સં., પું.] ન થનારું, અભાવવાળું. (૨) જેની સ્થિતિનો વિચાર ન થઈ શકે તેવું

**અ-ભાવુક** વિ. [સં.] ભાવ-આસ્થા-શ્રદ્ધા વિનાનું. (૨) કાવ્ય-શ્રવણમાં ભાગ નહિ લેનારું, કવિતાની સમઝ વિનાનું

**અભાવેચ્છા** સ્ત્રી. [સં. अ-भाव + इच्छा] અભાવમાંથી થતા દુઃખના પરિહારની ઇચ્છા. (૨) ન હોય તેવી વસ્તુની ઇચ્છા

**અભાવો** પું. [સં. अ-भावकः > પ્રા. अ-भावअ] અરુચિ, અણગમો, અમુક પદાર્થ ખાવા ઉપરથી ઊઠી જતી રુચિ. ('અભાવા' આ અર્થમાં બ.વ.માં પણ)

**અભાવોદધિ** પું. [સં. अ-भाव + उदधि] (લા.) અંધાધૂંધી, 'કૅઑસ' (બ. ક. ઠા.)

**અભિ** ઉપ. [સં., ઉપ., 'પાસે' 'તરફ' '-ની ઉપર' 'દૂર' 'સામું' વગેરે અર્થે સં. તત્સમ શબ્દોમાં વ્યાપક] તરફ, પાસે

**અભિક** જુઓ 'અભીક'.

**અભિ-કોણ** પું. [સં.] બે સીધી લીટી એકબીજીને છેદે ત્યારે થતા સામસામેના ખૂણાઓમાંનો દરેક, 'વર્ટિકલ ઑપોઝિટ ઍંગલ'. (ગ.)

**અભિ-ક્રમ** પું. [સં.] આરંભ, શરૂઆત. (૨) ચડાઈ, હુમલો

**અભિ-ક્રમણ** ન. [સં.] ચડાઈ, હુમલો

**અભિ-ક્રંદ** (-ક્રન્દ) પું., **-ક્રંદન** (-ક્રન્દન) ન. [સં.] બૂમબરાડા

**અભિ-ક્રાંત** (-ક્રાન્ત) વિ. [સં.] પ્રવૃત્ત થયેલું. (૨) પરાભવ પામેલું, હારેલું [(૪) ઠપકો. (૫) નિંદા, બદગોઈ

**અભિ-ક્રોશ** પું. [સં.] વિલાપ. (૨) રાડ, બૂમ. (૩) પસ્તાવો.

**અભિ-ગમ** પું. [સં.] નજીક જઈ કે આવી પહોંચવું એ. (૨) ઉપદેશ સાંભળવાથી થતું જ્ઞાન. (૩) વિષયની વ્યક્તિનિષ્ઠ

સમઝ, 'ઍપ્રોચ'. (૪) સાધુની પાસે જતાં શ્રાવકે સાચવવાના પાંચ નિયમ. (જૈન.) [સંભોગ, મૈથુન

**અભિ-ગમન** ન. [સં.] નજીક જઈ કે આવી પહોંચવું એ. (૨)

**અભિ-ગમનીય**, **અભિ-ગમ્ય** વિ. [સં.] નજીક જઈ કે આવી –પહોંચી શકાય તેવું. (૨) સંભોગ કરવા યોગ્ય, સંભોગ કરી શકાય તેવું

**અભિ-ગામી** વિ. [સં., પું.] –ના તરફ જનાર. (૨) લડવા માટે સામે જનારું. (૩) સંભોગ કરનારું [અવધારણ

**અભિ-ગૃહીત** વિ. [સં.] નિશ્ચિત કરેલું. (૨) ન. નિશ્ચય,

**અભિ-ગ્રસ્ત** વિ. [સં.] ચારે તરફથી ઘેરાયેલું. (૨) કોળિયો કરી નાખેલું

**અભિ-ગ્રહ** પું. [સં.] બળજબરીથી પકડી લઈ જવાની ક્રિયા. (૨) સ્વીકાર. (૩) હઠ, દુરાગ્રહ. (૪) અર્થ બરાબર સમઝી શકાય તેવી ભાષા. (જૈન.) (૫) ખોરાક-પાણી વહોરવામાં ટૂંકી મર્યાદા બાંધવી એટલે પોતે નક્કી કરેલા વેશ કે રંગનો માણસ અમુક સ્થિતિમાં આપે તો જ લેવું એવી જાતનો નિયમ. (જૈન.)

**અભિ-ગ્રહણ** ન. [સં.] ઝૂંટવી લેવું એ, લૂંટ

**અભિ-ઘાત** પું. [સં.] ચોટ, પ્રહાર, માર. (૨) એકાએક લાગેલો આંચકો. (૩) વિનાશ [કરનારું

**અભિ-ઘાતક** વિ. [સં.], **અભિ-ઘાતી** વિ. [સં., પું.] અભિઘાત

**અભિ-ચર** પું. [સં.] અનુચર, નોકર

**અભિ-ચરણ** ન. [સં.] ખરાબ હેતુથી મંત્ર-તંત્રનો કરવામાં આવતો પ્રયોગ, અભિચાર [તેવું

**અભિ-ચરણીય** વિ. [સં.] જેના ઉપર અભિચાર કરી શકાય

**અભિ-ચાર** પું. [સં.] ખરાબ હેતુ પાર પાડવા કરવામાં આવતો મંત્ર-તંત્રનો પ્રયોગ, અભિ-ચરણ

**અભિ-ચારક** વિ. [સં.] અભિચાર કરનારું

**અભિ-જન** પું. [સં.] કુળવાન માણસ. (૨) સંબંધી જન. (૩) બાપદાદા, વડવા. (૪) વંશ, કુળ

**અભિ-જાત** વિ. [સં.] ઉચ્ચ કુળમાં જન્મેલું. (૨) માન આપવા યોગ્ય, પૂજ્ય. (૩) ઉત્તમ, શ્રેષ્ઠ. (૪) સુંદર, મનોહર. (૫) શિષ્ટ, શિષ્ટમાન્ય, સંસ્કારી, 'ક્લાસિક'–'ક્લાસિકલ'

**અભિ-જિત** ન. [સં. °જિત્] એકવીસમા નક્ષત્રનો ચોથો અને બાવીસમા નક્ષત્રનો પંદરમો ભાગ ભેગો ગણી સ્વીકારવામાં આવેલું ૨૮ મું મુહૂર્ત કે નક્ષત્ર. (જ્યો.)

**અભિ-જ્ઞ** વિ. [સં.] માહિતગાર, સારું જાણકાર. (૨) (લા.) હોશિયાર, પ્રવીણ, કાબેલ, નિપુણ

**અભિજ્ઞ-તા** સ્ત્રી. [સં.] માહિતગારી, જાણકારી. (૨) પ્રવીણ-તા, હોશિયારી [યાદદાસ્ત, સ્મરણ

**અભિ-જ્ઞા** સ્ત્રી. [સં.] માહિતી, જાણ. (૨) ઓળખ. (૩)

**અભિ-જ્ઞાત** વિ. [સં.] સારી રીતે ઓળખેલું–જાણેલું-પરિચિત

**અભિ-જ્ઞાતા** વિ. [સં., પું.] વિશેષ રીતે જાણકાર

**અભિ-જ્ઞાન** ન. [સં.] ચોક્કસ પ્રકારની ઓળખ. (૨) સ્મરણ, સ્મૃતિ. (૩) સ્મૃતિચિહ્ન, એંધાણ. (૪) (લા.) મહોર, સીલ

**અભિ-જ્ઞાપક** વિ. [સં.] ઓળખ આપનાર, પરિચાયક

**અભિ-જ્ઞેય** વિ. [સં.] માહિતી મેળવવા જેવું

**અભિ-તપ્ત** વિ. [સં.] દુઃખથી સારી રીતે તપેલું–ઊકળેલું

**અભિ-તર્પણ** ન. [સં.] સંતોષ આપવો એ, સારી રીતે રાજી–પ્રસન્ન કરવાની ક્રિયા

**અભિ-તાપ** પું. [સં.] સંતાપ. (૨) દુઃખ, પીડા

**અભિ-દ્રવ** પું. [સં.] દોડીને ઝડપથી કરવામાં આવતી ચડાઈ, પ્રબળ હુમલો

**અભિ-દ્રુત** વિ. [સં.] એકદમ દોડીને ચડાઈ કરી ચૂકેલું. (૨) દોડીને નાસી છૂટેલું. (૩) જેના ઉપર ઝડપથી હુમલો કરવામાં આવ્યો છે તેવું

**અભિ-દ્રોહ** પું. [સં.] ઉપકારક તરફ અપકાર કરવાની વૃત્તિ. (૨) સામાનું અનિષ્ટ-ચિંતન. (૩) અપકાર

**અભિ-ધર્મ** પું. [સં.] શ્રેષ્ઠ ધર્મતત્ત્વ. (૨) એ નામનો બૌદ્ધ-ધર્મનો એક ગ્રંથ. (સંજ્ઞા.)

**અભિ-ધા** સ્ત્રી. [સં.] શબ્દનો સર્વસામાન્ય ચાલુ અર્થ, વાચ્યાર્થ. (કાવ્ય.) (૨) વાચ્યાર્થ જણાવનારી શબ્દની એક શક્તિ. (કાવ્ય.) [(વ્યા.)

**અભિ-ધાન** ન. [સં.] નામ, સંજ્ઞા. (૨) કર્તા માટેનું વિધાન.

**અભિધાન-કોશ** પું., **અભિધાન-માલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] શબ્દકોશ

**અભિધાન-વાદ** પું. [સં.] જગતમાં વ્યક્તિથી અતિરિક્ત બીજી કોઈ જાતિ નથી એવો મત-સિદ્ધાંત

**અભિધાનવાદી** વિ. [સં., પું.] અભિધાન-વાદમાં માનનારું, 'નૉમિનાલિસ્ટ' (મ.ન.)

**અભિધા-મૂલક** વિ. [સં.] જેના મૂળમાં અભિધા–વાચ્યાર્થ છે તેવું, શબ્દના સ્વાભાવિક અર્થ ઉપર રચાયેલું. (કાવ્ય.)

**અભિ-ધાયક** વિ. [સં.], **અભિધાયી** વિ. [સં., પું.] કહી બતાવનારું [જવાની ક્રિયા

**અભિ-ધાવન** ન. [સં.] પૂંઠ પકડવી એ, હુમલો કરવા ધસી

**અભિધા-વૃત્તિ**, **અભિધા-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] શબ્દની મૂળ સ્વાભાવિક અર્થ બતાવનારી શક્તિ (જેના ૧. યોગ, ૨. રૂઢિ અને ૩. યોગરૂઢિ એવા ત્રણ પ્રકાર છે.) (કાવ્ય.)

**અભિ-ધેય** વિ. [સં.] શબ્દથી કહી શકાય તેવું. (૨) નામ લેવાથી સમઝાય તેવું. (૩) ન. મૂળ અર્થ, વાચ્યાર્થ. (કાવ્ય.)

**અભિધેયાર્થ** પું. [+ સં. અર્થ] અભિધાથી વ્યક્ત થતો અર્થ, સાંભળવા માત્રથી પહેલો ઊભો થતો સ્વાભાવિક અર્થ, વાચ્યાર્થ. (કાવ્ય.)

**અભિ-ધ્યાન** ન. [સં.] સતત ચિંતન. (૨) (લા.) ઇચ્છા

**અભિ-ધ્યેય** વિ. [સં.] સતત ધ્યાન–ચિંતન કરવા જેવું

**અભિધ્યેય-તા** સ્ત્રી. [સં.] સતત ચિંતન

**અભિ-નય** પું., °ન ન. [સં.] વેશ ભજવવાપણું, મનોભાવ-દર્શક નાટકીય હલનચલન. (નાટ્ય.)

**અભિનય-કાર** વિ. [સં.] અભિનય કરનારું, અદાકાર

**અભિનય-કલા** સ્ત્રી. [સં.] અભિનયની વિશિષ્ટ પ્રકારની જાણકારી, 'ઍક્ટિંગ'. (નાટ્ય.)

**અભિનય-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] અભિનય કેવી રીતે કરવો એનો ખ્યાલ આપનારી તાલીમનું શાસ્ત્ર

**અભિનય-સૂચન** સ્ત્રી. [સં.] અભિનય કેવી રીતે કરવો એનું માર્ગદર્શન

**અભિનયાત્મક** વિ. [+સં. आत्मम्+क] અભિનયને લગતું, 'ડ્રામેટિક' (ડો.માં.)

**અભિ-નવ** વિ. [સં.] તદ્દન નવું, અવનવું

**અભિનવ-તા** સ્ત્રી. [સં.] તદ્દન નવીનપણું

**અભિનવું** વિ. [+ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે' ત.પ્ર.] જુઓ 'અભિનવ'.

**અભિ-નંદક** (-નન્દક) વિ. [સં.] મુબારકબાદી આપનારું

**અ-ભિનંદન** (-નન્દન) ન. [સં.] મુબારકબાદી, ધન્યવાદ, શાબાશી [નારું માનપત્ર

**અભિનંદન-પત્ર** (-નન્દન-) પું. [સં., ન.] મુબારકબાદી આપ-

**અભિ-નંદનીય** (-નન્દ-) વિ. [સં.] જેને અભિનંદન આપવા જેવું છે તે, અભિનંદન આપવા લાયક

**અભિનંદવું** (-નન્દવું) સ.ક્રિ. [સં. अभि-नन्द्, તત્સમ] અભિનંદન કરવું-આપવું, મુબારકબાદી-ધન્યવાદ આપવાં. **અભિનંદાવું** (-નન્દા-) કર્મણિ, ક્રિ. **અભિનંદાવવું,** (-નન્દા-) પ્રે., સ.ક્રિ. [નંદવું'માં.

**અભિનંદાવવું, અભિનંદાવું** (-નન્દા-) જુઓ ઉપર 'અભિ-

**અભિ-નંદિત** (-નન્દિત) વિ. [સં.] જેને અભિનંદન આપવામાં આવ્યું છે તેવું [-આપનારું

**અભિનંદી** (-નન્દી) વિ. [સં., પું.] અભિનંદન કરનારું

**અભિ-નંદ્ય** (-નન્દ્ય) વિ. [સં.] જુઓ 'અભિનંદનીય'.

**અભિ-નિવિષ્ટ** વિ. [સં.] -ની પાછળ મચી પડેલું, કામ સાધવા પાછળ લાગી પડેલું. (૨) (લા.) ખંતીલું, આગ્રહી. (૩) હોશિયાર, પ્રવીણ

**અભિનિવિષ્ટ-તા** સ્ત્રી. [સં.], **અભિનિવેશ** પું. [સં.] લીનતા, તન્મયતા, એકાગ્રતા. (૨) આસક્તિ. (૩) (લા.) અડગ નિશ્ચય. (૪) હઠ, આગ્રહ

**અભિ-નિષ્ક્રમ** પું., **-મણ** ન. [સં.] બહાર નીકળી પડવું એ, સર્વસંન્યાસ સાથે બહિર્નિર્ગમન [કર્યું છે તેવું

**અભિ-નિષ્ક્રાંત** (-નિષ્ક્રાન્ત) વિ. [સં.] જેણે અભિનિષ્ક્રમણ

**અભિ-નિષ્પત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ઉત્પત્તિ, નીપજ. (૨) સિદ્ધિ, સફળતા

**અભિ-નિષ્પન્ન** વિ. [સં.] ઉત્પન્ન થયેલું, નીપજી આવેલું. (૨) સિદ્ધ થયેલું [ભજવાયેલું

**અભિ-નીત** વિ. [સં.] જેનો અભિનય કરવામાં આવ્યો છે તેવું,

**અભિ-નેતવ્ય** વિ. [સં.] અભિનય કરવાનો છે તેવું, અભિનેય

**અભિ-નેતા** વિ., પું. [સં., પું.] નાટ્યમાં વેશ ભજવનાર પુરુષ, નટ, 'એક્ટર'

**અભિ-નેત્રી** સ્ત્રી. [સં.] અભિનય કરનારી સ્ત્રી, 'એક્ટ્રેસ'

**અભિ-નેય** વિ. [સં.] જુઓ 'અભિનેતવ્ય'.

**અભિનેય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અભિનય કરી શકાય એવી ક્ષમતા, 'સ્ટેઇજેબિલિટી' (અ. રા.)

**અ-ભિન્ન** વિ. [સં.] જુદું નહિ પાડેલું, અખંડ, આખું, એકાત્મક. (૨) સમાન, સરખું. (૩) પું. પૂર્ણાંક, 'ઇન્ટિજર'. (ગ.)

**અભિન્ન-ગ્રંથિ** (-ગ્રન્થિ) વિ., પું. [સં.] રાગ દ્વેષની ગાંઠ તોડી સમ્યક્ત્વ (સમકિત) એટલે કે શુદ્ધ જ્ઞાન ન મેળવ્યું હોય તેવો જીવ (જૈન.)

**અભિન્ન-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] અભિન્નપણું, એકાત્મકતા, એકરૂપતા, અખંડતા. (૨) સમાનતા, 'આઇડેન્ટી' (ન.ભો.)

**અભિન્ન-નિમિત્તોપાદાન** ન. [સં.] જેમાં નિમિત્ત કારણ તેમજ ઉપાદાનકારણ (સમવાયી કારણ) તેનું તે છે તેવી પરિસ્થિતિ. (વેદાંત).

**અભિન્ન-બીજ** ન. [સં.] બીજગણિતની પૂર્ણાંક સંખ્યા. (ગ.)

**અભિન્ન-રૂપ** વિ. [સં.] એકસરખા સ્વરૂપવાળું, સમાન

**અભિન્નરૂપ-તા** સ્ત્રી. [સં.] સમાનતા

**અભિન્નાંક** (-ભિન્નાઙ્ક) પું. [+સં. अङ्क] પૂર્ણાંક, પૂરેપૂરો આંકડો, 'ઇન્ટિજર'. (ગ.)

**અભિ-ન્યાસ** પું. [સં.] સંનિપાતનો એક પ્રકાર (જેમાં ઊંઘ ન આવે, શરીર કંપે, અને ઇંદ્રિયો ઢીલી થઈ જાય.)

**અભિ-પ્રાય** પું. [સં.] મત, વિચાર. (૨) મનનું વલણ, ઇરાદો, (૩) ઇચ્છા, અભિલાષ. (૪) હેતુ, અર્થ, મતલબ. (૫) સલાહ. (૬) આલોગમ, 'એપ્રોચ' (ઉ. જો.) [૦**આપવો** (રૂ.પ્ર.) મનનું વલણ સ્પષ્ટ કરવું, મત આપવો. ૦**બાંધવો** (રૂ.પ્ર.) સામાની ચર્ચા વગેરેના અનુસંધાનમાં પોતે મનનું ચોક્કસ પ્રકારનું વલણ સ્થિર કરવું. ૦**મળવો** (રૂ.પ્ર.) બીજા માણસ સાથે પોતાના મતની એકરૂપતા થવી. ૦**લેવો** (રૂ.પ્ર.) સામાના મનનું વલણ જાણવું, સલાહ લેવી]

**અભિપ્રાય-સૂચક** વિ. [સં.] અભિપ્રાયનો ખ્યાલ આપનારું

**અભિ-પ્રેત** વિ. [સં.] ધારેલું, ઇષ્ટ. (૨) ગમતું, પ્રિય. (૩) (લા.) સ્વીકારેલું

**અભિ-પ્રોક્ષણ** ન [સં.] મંત્ર ભણીને વસ્તુને પવિત્ર કરવા એના ઉપર પાણી છાંટવાની ક્રિયા [(૩) અનાદર

**અભિ-ભવ** પું. [સં.] પરાભવ, હાર. (૨) તિરસ્કાર, ધિક્કાર.

**અભિભવવું** સ.ક્રિ. [સં. अभि-भू-भव्, તત્સમ]. હરાવવું **અભિ-ભવાવું** કર્મણિ., ક્રિ.

**અભિ-ભાવક** વિ. [સં.] પરાભવ કરનારું. (૨) તિરસ્કાર કરનારું. (૩) અનાદર કરનારું [ભાષણ

**અભિ-ભાષણ** ન. [સં.] વાતચીત, વાર્તાલાપ. (૨) પ્રાસંગિક

**અભિ-ભાષા** સ્ત્રી. [સં.] દેવોની ભાષા

**અભિ-ભૂત** વિ. [સં.] પરાભવ પામેલું. (૨) તિરસ્કાર પામેલું. (૩) અપમાન પામેલું. (૪) ગભરાયેલું

**અભિ-મત** વિ. [સં.] માન્ય કરેલું, સ્વીકારેલું. (૨) સંમતિ પામેલું. (૩) ઇચ્છેલું, પસંદ કરેલું

**અભિ-મન્યુ** પું. [સં.] પાંચ પાંડવોમાંના અર્જુનનો સુભદ્રામાં થયેલો પુત્ર, શ્રીકૃષ્ણનો ભાણેજ. (સંજ્ઞા.) [૦**મન્યુનો ચકરાવો** (રૂ.પ્ર.) વિકટ બાબત કે પ્રસંગ]

**અભિ-મંત્ર** (મન્ત્ર) પું., **-ત્રણ** (-મન્ત્રણ) ન. [સં.] મસલત, મંત્રણા. (૨) મંત્ર ભણી પાણી છાંટવાની ક્રિયા

**અભિમંત્રવું** (-મન્ત્ર-) સ.ક્રિ. [સં., તત્સમ] અભિમંત્રણ કરવું. **અભિમંત્રાવું** (-મન્ત્રા-) કર્મણિ., ક્રિ. **અભિમંત્રાવવું,** (-મન્ત્રા-) પ્રે., સ.ક્રિ. ['અભિમંત્રવું'માં.

**અભિમંત્રાવવું આભમંત્રાવું** (-મન્ત્રા-) જુઓ

**અભિ-મંત્રિત** (-મન્ત્રિત) વિ. [સં.] જેના ઉપર કે વિશે અભિમંત્રણ કરવામાં આવ્યું છે તેવું

**અભિ-માન** ન. [સં., પું.] પોતાની યથાસ્થિતિનો અહંકાર, ગુણ કે સ્થિતિમાં મોટપની ખાતરીનો બંધાયેલો સ્વમત, મદ. (૨) (લા.) મોટાઈ. [૦**ઊતરવું,** ૦**જવું,** ૦**નીકળવું** (રૂ.પ્ર.)

અહંકારનું નાશ પામવું, સરળતા થવી. **૦આવવું, ૦ચઢ(-ઢ)વું** (રૂ.પ્ર.) અહંકાર કરવો, મદોન્મત્ત થવું. **૦ધરાવવું, ૦રાખવું** (રૂ.પ્ર.) અહંકારી વલણ રાખવું. **૦છોડવું** (રૂ.પ્ર.) અહંકારનો ત્યાગ કરવો, સરળતા ધારણ કરવી]

**અભિમાનિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અભિમાનીપણું

**અભિમાની** વિ. [સં., પું.] અભિમાન ધરાવનારું

**અભિ-મુખ** વિ. [સં.] સંમુખ-સમક્ષ રહેલું. (૨) અનુકૂળ વૃત્તિવાળું

**અભિમુખ-કોણ** પું. [સં.] સામેનો ખૂણો, 'વર્ટિકલ ઑપોઝિટ ઍંગલ'. (ગ.)

**અભિમુખ-તા** સ્ત્રી. [સં.] સંમુખતા, આનુગુણ્ય, 'ઍપ્ટિટ્યૂડ'. (૨) અનુકૂળ વલણ, અનુકૂળતા

**અભિ-યાન** ન. [સં.] સામે જવું એ. (૨) સામે ધસી જવું એ, હુમલો, હલ્લો

**અભિ-યુક્ત** વિ. [સં.] જેની નિમણૂક કરવામાં આવી છે તેવું, નીમેલું. (૨) જોડાયેલું. (૩) રોકાયેલું, મગ્ન

**અભિયુક્ત-તા** સ્ત્રી. [સં.] રોકાણ

**અભિ-યોગ** પું. [સં.] નિકટનો સંબંધ. (૨) દીર્ઘ ઉદ્યોગ. (૩) ખંત, ઉમંગ. (૪) હુમલો, હલ્લો. (૫) આરોપ, તહોમતનામું. (૬) મોટા દેવનો હુકમ ઉઠાવનાર દેવ. (જૈન.)

**અભિયોગ-પત્ર** પું. [સં., ન.] આરોપનામું, દાવાબાજી

**અભિયોગી** વિ. [સં., પું.] હુમલો કરનારું. (૨) ફરિયાદી

**અભિ-રક્ત** વિ. [સં.] પ્રીતિવાળું, આસક્ત

**અભિ-રક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] પ્રીતિ, આસક્તિ

**અભિ-રક્ષક** વિ. [સં.] ચારે બાજુથી રક્ષણ કરનાર

**અભિ-રક્ષણ** ન., **અભિ-રક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] ચારે બાજુથી રક્ષણ

**અભિ-રક્ષિત** વિ. [સં.] ચારે બાજુથી રક્ષાયેલું

**અભિ-રત** વિ. [સં.] ધ્યાનમગ્ન. (૨) અતિ આસક્ત. (૩) લીન, મગ્ન

**અભિ-રતિ** સ્ત્રી. [સં.] અતિ આસક્તિ

**અભિ-રમણ** ન. [સં.] આનંદ પામવાપણું

**અભિ-રમ્ય** વિ. [સં.] ઘણું સુંદર, મનોહર, મનોરમ

**અભિ-રાજ** પું. [સં.] અધીશ્વર, મહારાજ

**અભિ-રામ** વિ. [સં.] મનોમોહક, મનોહર, સુંદર

**અભિ-રુચિ** સ્ત્રી. [સં.] મનગમતાપણું. (૨) ઘણી રુચિ. (૩) કોડ, હોંશ

**અભિ-રુદ્રતા** સ્ત્રી. [સં.] ષડ્જ ગ્રામની એકવીસ મૂર્છનાઓમાંની સાતમી. (સંગીત.)

**અભિ-રૂપ** વિ. [સં.] -ને મળતું આવતું, અનુરૂપ, યોગ્ય. (૨) (લા.) માનીતું

**અભિ-લક્ષિત** વિ. [સં.] નજરમાં લીધેલું, નિશાન કરેલું

**અભિ-લષણીય** વિ. [સં.] જેના તરફ અભિલાષ કરવો યોગ્ય છે તેવું, ઇચ્છવા યોગ્ય, ઇચ્છનીય, અભિલષિતવ્ય

**અભિ-લષિત** વિ. [સં.] જેનો અભિલાષ કરવામાં આવ્યો છે તેવું, ઇચ્છેલું

**અભિ-લષિતવ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'અભિલષણીય'.

**અભિ-લાખ** પું. [સં. अभिलाष], **-ષ** પું. [સં.], **-ષા** સ્ત્રી. [સં. अभिलाष પું.] પ્રબળ ઇચ્છા, આકાંક્ષા. (૨) ઉમંગ, હોંશ

**અભિલાષી** વિ. [સં., પું.] અભિલાષા કરનારું, ઇચ્છુક

**અભિ-લિખિત** વિ. [સં.] પથ્થર કે ધાતુમાં લેખના રૂપમાં ઉત્કીર્ણ કરેલું-ઉટ્ટંકિત કરેલું

**અભિ-લેખ** પું. [સં.] પથ્થર કે ધાતુમાં ઉત્કીર્ણ-ઉટ્ટંકિત કરેલો લેખ, 'ઇન્સ્ક્રિપ્શન'

**અભિલેખ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ઉત્કીર્ણ લેખો વાંચવાની વિદ્યા, 'એપિગ્રાફી'

**અભિ-વચન** ન. [સં.] પ્રતિજ્ઞા, પણ. (૨) કબૂલાત, એકરાર. (૩) વચન, કૉલ

**અભિ-વંદક** (-વન્દક) વિ. [સં.] નમસ્કાર કરનાર

**અભિ-વંદન** (-વન્દન) ન., **-ના** (-વન્દના) સ્ત્રી. [+સં. वन्दन, ન.] નમસ્કાર

**અભિ-વંદનીય** (-વન્દનીય) વિ. [સં.] નમસ્કાર કરાવા યોગ્ય

**અભિવંદવું** (-વન્દવું) સ. ક્રિ. [સં., તત્સમ] અભિવંદન-નમન કરવું.(ભૂ. કૃ. માં કર્તરિ પ્રયોગ.) **અભિવંદાવું** (-વન્દા-) કર્મણિ., ક્રિ. **અભિવંદાવવું**, (-વન્દા-) પ્રે., સ.ક્રિ.

**અભિવંદાવવું, અભિવંદાવું** (-વન્દા-) જુઓ 'અભિવંદવું'માં.

**અભિ-વંદિત** (-વન્દિત) વિ. [સં.] જેને અભિવંદન કરવામાં આવ્યું છે તેવું

**અભિ-વંદ્ય** (-વન્દ્ય) વિ. [સં.] જુઓ 'અભિવંદનીય'.

**અભિ-વાદ** પું., **-દન** ન. [સં.] નામ દઈ કરવામાં આવતો નમસ્કાર. (૨) અભિનંદન. (૩) સ્તુતિ

**અભિ-વાદક** વિ. [સં.] અભિનંદન આપનારું

**અભિ-વાદ્ય** વિ. [સં.] અભિનંદન અપાવાને યોગ્ય, અભિનંદન કરાવા જેવું

**અભિ-વાંછના** (-વાઞ્છના) સ્ત્રી. [+ સં. वाञ्छन, ન.], **અભિ-વાંછા** (-વાઞ્છા) સ્ત્રી. [સં.] પ્રબળ ઇચ્છા, આકાંક્ષા, અભિલાષ

**અભિ-વાંછિત** (-વાઞ્છિત) વિ. [સં.] અભિવાંછા કરેલું, ઇચ્છેલું, અભિલષિત

**અભિ-વિખ્યાત** વિ. [સં.] ખૂબ જ વિખ્યાત, સુપ્રસિદ્ધ

**અભિ-વિદ્ધા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] પતિએ ત્યજેલી સ્ત્રી, ત્યક્તા

**અભિ-વિધિ** પું. [સં.] મર્યાદા. (૨) વ્યાપકતા. (૩) બધાનો સમાવેશ કરવાપણું, વ્યાપ્તિ

**અભિ-વૃદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] ચારે બાજુથી થતો વધારો. (૨) ચડતી, ઉન્નતિ, આબાદી

**અભિ-વ્યક્ત** વિ. [સં.] સ્પષ્ટ કરેલું, સ્ફુટ કરેલું

**અભિ-વ્યક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કરવામાં આવેલી સ્પષ્ટતા કે રજૂઆત. (૨) જાહેરાત, પ્રસિદ્ધિ, પ્રકાશન

**અભિ-વ્યંજક** (-વ્યઞ્જક) વિ. [સં.] સ્પષ્ટતા કરનારું, નિદર્શન કરી આપનારું, વ્યક્ત કરનારું

**અભિ-વ્યંજન** (-વ્યઞ્જન) ન., **-ના** સ્ત્રી. [સં.] અભિવ્યક્તિ

**અભિ-વ્યાપક** વિ. [સં.], **અભિ-વ્યાપી** વિ. [સં., પું.] ચોતરફ વ્યાપી રહેલું. (૨) વિશાળ અર્થવાળું

**અભિ-વ્યાપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] વ્યાપક રીતે લાગું પડવું એ, સર્વત્ર થતો સમાવેશ

**અભિ-શપ્ત** વિ. [સં.] શાપિત થયેલું, જેને શાપ આપવામાં આવ્યો છે તેવું

**અભિ-શાપ** પું. [સં.] સામો આપવામાં આવેલો શાપ. (૨) બદદુઆ, શાપ. (૩) (લા.) તહોમતનામું, ખોટું આળ, આરોપ

**અભિ-શાપિત** વિ. [સં.] જેને અભિશાપ આપવામાં આવ્યો છે તેવું, અભિશપ્ત

**અભિ-ષિક્ત** વિ. [સં.] જેનો અભિષેક કરવામાં આવ્યો હોય તેવું. (૨) તખ્તનશીન થયેલું, રાજગાદીએ બેસાડેલું

**અભિ-ષેક** પું. [સં.] મંત્રપાઠ સહિત પવિત્ર જલથી કરાવવામાં આવતું સ્નાન [પાણી

**અભિષેક-જલ(-ળ)** ન. [સં.] અભિષેક માટે લાવવામાં આવેલું

**અભિષેક-પાત્ર** ન. [સં.] અભિષેક માટેનું પાણી જેમાં રાખવામાં આવ્યું હોય તે વાસણ [વગેરે)

**અભિ-ષેક્તા** વિ., પું. [સં.] અભિષેક કરનાર (બ્રાહ્મણ-ઋત્વિજ

**અભિ-ષેચન** ન. [સં.] અભિષેકની ક્રિયા

**અભિ-ષેચનીય** વિ. [સં.] અભિષેક કરાવાને યોગ્ય, જેનો અભિષેક કરવાનો છે તેવું

**અભિ-સરણ** ન. [સં.] નજીક જવાની ક્રિયા. (૨) પાછળ જવું એ. (૩) શરીરમાં લોહીના ફરવાની ક્રિયા

**અભિ-સંધિ** (-સન્ધિ) સ્ત્રી. [સં., પું.] હેતુ, ઇરાદો. (૨) કોલ-કરાર, શરત. (૩) મોકો, તાકડો

**અભિ-સંપન્ન** વિ. [સં.] સારી રીતે સંપન્ન થયેલું-પૂરું થયેલું

**અભિ-સાર** પું. [સં.] અભિસરણ. (૨) સંકેતને અનુસરી પ્રેમીઓની એકાંતે મળવા જવાની ક્રિયા

**અભિ-સારિકા, -ણી** સ્ત્રી. [સં.] સંકેતને અનુસરી રાત્રિએ પોતાના પ્રેમીને મળવા જનારી સ્ત્રી. (કાવ્ય.)

**અભિ-સિંચન** ન. [સં.] અભિષેચન કરવું, અભિષેક કરવો

**અભિસિંચવું** (-સિઞ્ચવું) [સં. अभि + सिञ्च् તત્સમ] અભિષેક કરવો. **અભિસિંચાવું** (-સિઞ્ચા-) કર્મણિ., ક્રિ. **અભિ-સિંચાવવું** (-સિઞ્ચા-) પ્રે., સ.ક્રિ. [સિંચવું'માં.

**અભિસિંચાવવું, અભિસિંચાવું** (-સિઞ્ચા-) જુઓ 'અભિ-

**અભિ-હત** વિ. [સં.] આઘાત પમાડેલું. (૨) ગુણેલું. (ગ.)

**અભિ-હતિ** સ્ત્રી. [સં.] માર, પ્રહાર. (૨) ગુણાકાર. (ગ.)

**અભિ-હિત** વિ. [સં.] જેને વિશે કહેવામાં આવેલું છે તેવું, ઉદ્દિષ્ટ. (વ્યા.)

**અભિહિતાન્વય** પું. [+સં. अन्वय] પાસે પાસેના શબ્દોના અર્થનો અભિધા શક્તિથી પરસ્પર સંબંધ. (કાવ્ય.)

**અભિહિતાન્વય-વાદ** પું. [+સં. अन्वय०] વાક્યના છૂટા શબ્દોમાં અર્થ હોતો નથી એવો મતસિદ્ધાંત. (તર્ક.)

**અભિહિતાન્વયવાદી** વિ. [સં. अन्वय०, પું.] અભિહિતાન્વય-વાદમાં માનનારું

**અભી,૦ક** વિ. [સં.] ભય વિનાનું, અભિક, નિર્ભય, નીડર

**અ-ભીત** વિ. [સં.], **-તું** વિ. [+ગુ. 'ઉ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] નહિ બીધેલું, ભય ન પામેલું

**અ-ભીનું** વિ. [+જુઓ 'ભીનું'.] ભીનું ન થયેલું, કોરું

**અભીપ્સા** સ્ત્રી. [સં. अभि + ईप्सा] ઇચ્છા, વાંછના

**અભીપ્સિત** વિ. [સં. अभि + ईप्सित] ઇચ્છેલું [ભલું

**અભીષ્ટ** વિ. [સં. अभि + इष्ट] મનગમતું. (૨) ન. કલ્યાણ,

**અભીષ્ટ-પ્રાપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.], **અભીષ્ટ-લાભ** પું. [સં.], **અભીષ્ટ-સંપ્રાપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.], **અભીષ્ટ-સિદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] મન-ગમતી વસ્તુ મળી જવી એ

**અ-ભુક્ત** વિ. [સં.] નહિ ભોગવેલું. (૨) નહિ ખાધેલું

**અભુક્ત-ભોગ** પું. [સં.] ન ખાધું હોય તેનો ભોગ. (૨) ન ભોગવ્યું હોય તેનો ભોગ

**અભુક્તભોગી** વિ. [સં., પું.] ભોગવ્યું-ખાધું ન હોય તેવાનો ભોગ કરનારું. (૨) જેણે ભોગ ભોગવ્યા નથી તેવું

**અભુક્ત-મૂલ(-ળ)** ન. [સં.] જ્યેષ્ઠા નક્ષત્રની પહેલી ચાર ઘડી મળીને બનતો કાલ. (જ્યો.)

**અ-ભૂત** વિ. [સં.] પૂર્વે ન થયેલું.

**અભૂત-તદ્ભાવ** પું. [સં.] પહેલાં ન થયું હોય તેવું થવું એ

**અભૂત-પૂર્વ** વિ. [સં.] પૂર્વે કદી ન થયેલું હોય તેવું, અપૂર્વ. (૨) (લા.) અદ્ભુત

**અભૂતોપમા** સ્ત્રી. [+સં. उपमा] જે વસ્તુ નથી તેની આપવામાં આવેલી ઉપમા, કલ્પિતોપમા. (કાવ્ય.)

**અ-ભૂલ** વિ. ['-જુઓ ભૂલ'; (સુ.)] બેભાન. (૨) ક્રિ.વિ. ભૂલ વિના, અચૂક

**અભે** વિ. [સં. अभय] જુઓ, 'અભય.'

**અભેડું** ન. એક જાતની વનસ્પતિ, જંગલી આંબો

**અ-ભેદ** પું. [સં.] ભેદ-ભિન્નતાનો અભાવ, અભિન્નતા, એકરૂપતા. (૨) અદ્વૈત. (૩) (લા.) સરખાપણું, સમાનતા

**અભેદ-જ્ઞાન** ન. [સં.] એકરૂપ હોવાની સમઝ

**અભેદ-તા** સ્ત્રી [સં.] એકતા, ઐક્ય

**અભેદ-દર્શન** ન. [સં.] 'અભેદ-જ્ઞાન'.

**અભેદ-ભાવ** પું. [સં.], **-વના** સ્ત્રી. [સં.] એકતાની ભાવના, અનન્યતાની ભાવના [અદ્વૈત-પંથ

**અભેદ-માર્ગ** પું. [સં.] અદ્વૈત-સિદ્ધાંતમાં માનનારો પંથ,

**અભેદ-યોગ** પું. [સં.] સંપૂર્ણ એકતા

**અભેદ-વાચક** વિ. [સં.] અભેદ બતાવનારું

**અભેદ-વાદ** પું. [સં.] જીવાત્મા અને પરમાત્મા ભિન્ન નથી એવો અદ્વૈતવાદ. (વેદાંત.)

**અભેદવાદી** વિ. [સં., પું.] અભેદવાદમાં માનનારું

**અભેદ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અભેદભાવ'.

**અભેદાતિશયોક્તિ** સ્ત્રી. [+સં. अति०] લોકસીમાનું ઉલ્લંઘન કરી બે ભિન્ન પદાર્થોને એક તરીકે વર્ણવેલા હોય તેવો અર્થાલંકાર. (કાવ્ય.) [વચન

**અભે-દાન** ન. [જુઓ 'અભે' + સં.] અભયદાન, સલામતીનું

**અભેદાનંદ** (-નન્દ) પું. [+સં. आनन्द] જીવાત્મા અને પરમાત્માની એકતાના જ્ઞાનથી થતું ઉત્કૃષ્ટ કોટિનું સુખ

**અભેદી-કરણ** ન. [સં.] ભિન્ન પદાર્થોને એકાત્મક-અભિન્ન કરવાપણું

**અભેદોપાસક** વિ. [+સં. उपासक] જીવાત્મા અને પરમાત્મા અનન્ય છે એવું માનનાર, અદ્વૈતવાદી

**અભેદોપાસના** સ્ત્રી. [+સં. उपासना] જીવાત્મા અને પરમાત્મા અનન્ય છે એવી માન્યતાનું સેવન

**અ-ભેદ્ય** વિ. [સં.] ભેદી ન શકાય તેવું, અખંડનીય

**અભેદ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] તોડી ન શકાય તેવી સ્થિતિ, અભેદ્યપણું [મુક્તિ, મોક્ષ

**અભે-પદ** ન. [જુઓ 'અભે' + સં.] અભયસ્થાન. (૨) (લા.)

**અભેરાઈ** જુઓ 'અભરાઈ.' [ખાતરી

**અભે-વચન** ન. [જુઓ 'અભે' + સં.] અભયવચન, સલામતીની

**અભેસવું** સ.ક્રિ. [રવા.] પાણીમાં વસ્તુ ખેંચવી (ખારવાઓની એ ક્રિયા). **અભેસાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અભેસાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અભેસાવવું, અભેસાવું** જુઓ 'અભેસવું'માં.

**અ-ભેળ** વિ. [+ જુઓ 'ભેળ'.] મેલ કપાઈ ગયો હોય છતાં પણ ઢોરને ચરવા માટે છૂટ આપી ન હોય તેવું

**અભોક**[1](-ખ, -ગ[1]) જુઓ 'અભોખ.' [**-કે પડવું** (રૂ.પ્ર.) અભાવો થવો. (૨) કંટાળો ઊપજવો]

**અભોક**[2](-ગ)[2] પું. [સં. आ-भोग] ધ્રુવપદના ત્રણ ભાગોમાંનો છેલ્લો. (સંગીત.) [**૦વાળવો** (રૂ.પ્ર.) ગેય પદ કે પદ્યની છેલ્લી તૂક કવિએ પોતાના નામની છાપવાળી કરવી. (૨) છેડો લાવવો, અંત લાવવો]

**અ-ભોક્તા** વિ. [સં., પું.] નહિ ભોગવનાર [જેવું

**અ-ભોક્તવ્ય** વિ. [સં.] નહિ ભોગવવા જેવું. (૨) ન ખાવા

**અભોખ** પું. અણગમો. (૨) ખામી, ઊણપ

**અભોગ**[1-2] જુઓ 'અભોક[1,2].'

**અભોગ**[3] પું. [સં.] ભોગનો અભાવ, ન ભોગવવાપણું. (૨) ઉપયોગમાં ન લેવાપણું

**અભોગી** વિ. [સં., પું.] ભોગ ન કરનારું

**અ-ભોગ્ય** વિ. [સં.] ભોગ ન કરવા જેવું, ઉપયોગમાં ન લેવા જેવું

**અ-ભોજનીય, અ-ભોજ્ય** વિ. [સં.] ન ખાવા જેવું, અભક્ષ્ય

**અભોગત** વિ. [સં. अ-मुक्त; (પ્રા.)] ભોગવ્યા વિનાનું. (૨) અનુભવ્યા વિનાનું [નિર્ભય, નીડર

**અ-ભોયું** વિ. [સં. अ-भयक; (પ્રા.)] ભય વિનાનું, અભય,

**અભોર** વિ. તદ્દન બાલબુદ્ધિનું, સમજશક્તિએ નહિ પહોંચેલું

**અભોલ** વિ. [પ્રા.] ઠોઠ

**અ-ભૌતિક** વિ. [સં.] પંચમહાભૂતનું નથી તેવું. (૨) ઇંદ્રિયોથી ન જણાય તેવું. (૩) (લા.) અલૌકિક, દિવ્ય

**અભ્યક્ત** વિ. [સં. अभि + अक्त] લેપ કરવામાં આવ્યો છે તેવું, ચોપડેલું. ખરડેલું

**અભ્યર્ચન** ન. સં. अभि + अर्चन], **-ના** સ્ત્રી. [સં.], **અભ્યર્ચા** સ્ત્રી. [+ સં. अर्चा] અર્ચા, પૂજા [માગણી, અરજ

**અભ્યર્થન** ન. [સં. अभि + अर्थन], **-ના** સ્ત્રી. [સં.] પ્રાર્થના,

**અભ્યર્થનીય** વિ. [સં. अभि + अर्थ०] જુઓ 'અભ્યર્થ્ય.'

**અભ્યર્થવું** સં. ક્રિ. [સં. अभि + अर्थ्, તત્સમ] પ્રાર્થના કરવી, **અભ્યર્થાવું** કર્મણિ, ક્રિ. **અભ્યર્થાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અભ્યર્થાવવું, અભ્યર્થાવું** જુઓ 'અભ્યર્થવું'માં.

**અભ્યર્થિત** વિ. [સં. अभि + अर्थित] જેની પ્રાર્થના કરવામાં આવી છે તેવું, માગેલું, યાચેલું [આજીજી કરનારું

**અભ્યર્થી** વિ. [સં. अभि + अर्थी, પું.] પ્રાર્થના કરનારું,

**અભ્યર્થ્ય** વિ. [સં. अभि + अर्थ्य] પ્રાર્થના કરાવા યોગ્ય

**અભ્યર્હિત** વિ. [સં. अभि + अर्हित] જેનું માન-સંમાન કરવામાં આવ્યુ છે તેવું, પૂજેલું, સત્કારેલું

**અભ્યસન** ન. [સં. अभि + असन] અભ્યાસ [જેવું

**અભ્યસનીય** વિ. [સં. अभि + असनीय] અભ્યાસ કરવા

**અભ્યસવું** શ.ક્રિ. [સં. अभि + अस्, તત્સમ] અભ્યાસ કરવો. **અભ્યસાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અભ્યસાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અભ્યસાવવું, અભ્યસાવું** જુઓ 'અભ્યસવું'માં.

**અભ્યસિત** વિ. [સં. अभि + असित] જેનો અભ્યાસ કરવામાં આવ્યો છે તેવું, જે વિશે તાલીમ મળી છે તેવું. (૨) અભ્યાસી, ટેવવાળું

**અભ્યસ્ત** વિ. [સં. अभि + अस्त] જેનો અભ્યાસ કરવામાં આવ્યો છે તેવું. (૨) આદતવાળું, ટેવવાળું. (૩) ધાતુના મૂળ રૂપની આદિ શ્રુતિને બેવડાવી કરેલું. (વ્યા.)

**અભ્યંગ** (અભ્યઙ્ગ) ન. [સં. अभि + अङ्ग] શરીરે તેલ વગેરે ચોળીને કરવામાં આવતું સ્નાન

**અભ્યાગત** વિ. [સં. अभि + आगत] વગર તેડ્યે અચાનક આવી પહોંચેલું. (૨) પું. [સં., વિ.] અતિથિ, મહેમાન. (૩) પું., ન. [સં., વિ.] યાચક, માગણ

**અભ્યાસ** પું. [સં, अभि + आस] કોઈ પણ જાતની ક્રિયાનું પુનરાવર્તન. (૨) તાલીમ. (૩) ટેવ, આદત. (૪) વિષય-પરામર્શવાળું અધ્યયન, 'સ્ટડી.' (૫) ધાતુના મૂળ રૂપની પહેલી શ્રુતિનું કરવામાં આવતું આવર્તન, દ્વિર્ભાવ. (વ્યા.)

**અભ્યાસક** વિ. [સં. अभि + आसक] અભ્યાસ કરનારું, વિદ્યોપાર્જક

**અભ્યાસ-ક્રમ** પું. [સં.] ભિન્ન ભિન્ન કક્ષાએ શાળાઓ વગેરેમાં નિશ્ચિત કરેલા વિષયો અને ગ્રંથોની યાદી, અભ્યાસ કરવાનો ઠરાવેલો ક્રમ [સમિતિ.'

**અભ્યાસક્રમ-સમિતિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ નીચે 'અભ્યાસ-

**અભ્યાસ-ખંડ** (-ખણ્ડ) પું. [સં.] ભણવા માટેનો ઓરડો

**અભ્યાસ-ગૃહ** ન. [સં., પું., ન.] નિશાળ, શાળા-મહાશાળા

**અભ્યાસ-જૂથ** ન. [+ જુઓ 'જૂથ.'] અભ્યાસ કરનારાઓનું વર્તુલ કે મંડળ, 'સ્ટડી-ગ્રૂપ'

**અભ્યાસ-પત્ર, ૦ક** ન. [સં.] વિદ્યાર્થીના અભ્યાસનું પરિણામ કે વર્ણન આપતો કાગળ [પડેલું

**અભ્યાસ-પરાયણ** વિ. [સં.] અભ્યાસ કરવામાં ચોંટી

**અભ્યાસ-પૂર્ણ** વિ. [સં.] સારી રીતે અભ્યાસ કર્યા પછી તૈયાર કરેલું, અભ્યાસથી ભરપૂર

**અભ્યાસ-પોથી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પોથી'.] પાઠ્ય-પુસ્તક. (૨) કરેલા અભ્યાસની નોંધ રાખવાની પોથી

**અભ્યાસ-પ્રયોગ** પું. [સં.] કરેલા અભ્યાસનું કરાતું આવર્તન, 'રિહર્સલ' [તેવું

**અભ્યાસ-પ્રિય** વિ. [સં.] જેને અભ્યાસ કરવો ગમે છે

**અભ્યાસપ્રિય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અભ્યાસમાં રહેલી પ્રીતિ

**અભ્યાસ-ભૂત** વિ. [સં.] શબ્દમાંની આદિ શ્રુતિ કે અક્ષર બેવડાતાં જે આદિમાં સ્થાન લે છે તે, 'ઑગમેન્ટ' (કે.હ.) (વ્યા.)

**અભ્યાસ-યોગ** પું. [સં.] અભ્યાસમાં સતત લાગ્યા રહેવાની લગની-ક્રિયા [અભ્યાસ કર્યા કરનારું

**અભ્યાસ-રત** વિ. [સં.] અભ્યાસમાં પૂરો આનંદ લેનારું, સતત

**અભ્યાસ-રસિક** વિ. [સં.] અભ્યાસમાં પૂરો રસ બતાવનારું

**અભ્યાસ-લેખ** પું. [સં.] અભ્યાસપૂર્વક લખાયેલું લખાણ કે નિબંધ, 'મૉનોગ્રાફ' ['સ્ટડી સર્કલ'

**અભ્યાસ-વર્તુલ**(-ળ) ન. [સં.] અભ્યાસ કરનારાઓનું મંડળ,

**અભ્યાસ-સમિતિ** સ્ત્રી. [સં.] વિદ્યાર્થીઓએ શાનો શાનો અભ્યાસ કરવો એનો નિશ્ચય કરનારી કમિટી, 'બોર્ડ ઑફ સ્ટડી-ઝ' [નોંધની તાલિકા, સમય-પત્રક

**અભ્યાસ-સારણી** સ્ત્રી. [સં.] અભ્યાસ કરવાનો હોય એની

**અભ્યાસિકા** સ્ત્રી. [સં.] અભ્યાસપૂર્વક લખાયેલી પુસ્તિકા. (૨) કરેલા અભ્યાસની ટૂંકી નોંધ રાખવાની પોથી

**અભ્યાસી** વિ. [સં., પું.] અભ્યાસ કરનારું. (૨) સતત મહાવરો રાખનારું. (૩) (લા.) વિદ્વાન, પંડિત

**અભ્યાસેતર** વિ. [ + સં. इतर] ચાલુ નક્કી થયેલા અભ્યાસ-ક્રમની બહારનું, શિક્ષણેતર, 'એક્સ્ટ્રા-મ્યુરલ'

**અભ્યુક્ષણ** ન. [સં. अभि + उक्षण] છંટકાવ, સિંચન. (૨) પાણી છાંટી પવિત્ર કરવાની ક્રિયા

**અભ્યુચ્છ્રય** પું. [સં. अभि + उच्छ्रय] ઊંચું થવું એ. (૨) અફાવન પ્રકારની સ્વર-રચના માંહેની અઢારમી. (સંગીત.)

**અભ્યુત્થાન** ન. [સં. अभि + उत्थान] ઊભું થવું એ. (૨) ઊપસી આવવું એ, બહાર નીકળી આવવું એ, ઉદ્‌ભવ. (૩) સંમાન કરવા ઊભા થવાની ક્રિયા. (૪) (લા.) ચડતી, ઉત્કર્ષ

**અભ્યુત્થાયી** વિ. [સં. अभि + उत्थायी, પું.] માન આપવાને માટે ઊભું થનારું

**અભ્યુત્થિત** વિ. સં. अभि + उत्थित] માન આપવા ઊભું થયેલું

**અભ્યુદય** પું. [સં. अभि + उदय] આબાદી, ચડતી, ઉન્નતિ. (૨) (લા.) કલ્યાણ, શ્રેય

**અભ્યુદિત** વિ. [સં. अभि + उदित] અભ્યુદય પામેલું

**અભ્યુદ્‌ગમ** પું. [સં. अभि + उद्गम] આબાદી, ઉન્નતિ, ચડતી

**અભ્યુદ્યત** વિ. [સં. अभि+ उद्यत] ઊંચું કરેલું, ઉગામેલું. (૨) તૈયાર થયેલું, તત્પર

**અભ્યુપગમ** પું. [સં. अभि + उपगम] સ્વીકાર, અંગીકાર. (૨) વિષય ઉપરની પહોંચનો પ્રકાર, અભિગમ. (૩) સ્વીકૃત સિદ્ધાંત, અંગીકૃત સત્ય, અંગીકૃત ક્રમ, 'પોસ્ચ્યુલેટ' (આ.બા.)

**અભ્ર** ન [સં.] વાદળું. (૨) આકાશ

**અભ્રક** ન. [સં.] (વાદળાના રંગનો આભાસ આપતી ચળકતા એક) પથ્થરની જાત અને એની પતરી, અબરખ

**અભ્ર-કૂટ** પું. [સં.] પર્વત જેવાં વાદળાંની ટોચ. (૨) વાદળાં-ઓનો સમૂહ

**અભ્ર-ઘટા** સ્ત્રી. [સં.] વાદળાંઓની ઘટા

**અભ્ર-ચ્છાદિત** વિ. [સં] વાદળાંઓથી ઢંકાયેલું, વાદળિયું, અભ્રાચ્છાદિત

**અભ્ર-પથ** પું [સં.] જુઓ 'અભ્ર-માર્ગ'.

**અ-ભ્રમ** પું. [સં.] ભ્રમનો અભાવ. (૨) વિ. ભ્રમ વિનાનું

**અભ્ર-મય** વિ. [સં.] વાદળાંના ધાબા જેવું લાગતું, આકાશ-ગંગાના સ્વરૂપનું, 'નેબ્યુલસ' (ર.વા.)

**અભ્ર-માર્ગ** પું, [સં.] વાદળાંઓનો માર્ગ, આકાશ

**અભ્ર-માલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] વાદળાંઓની પંક્તિ

**અભ્રરંગી** (-રઙ્ગી) વિ. [સં.] વાદળના જેવા રંગવાળું, વાદળી રંગનું, આસમાની

**અભ્ર-વૃંદ** (-વૃન્દ) ન. [સં.] વાદળાંઓનો સમૂહ

**અભ્રાચ્છાદિત** વિ. [સં. अभ्र + आ-च्छादित] જુઓ 'અભ્ર॰ચ્છાદિત.'

**અભ્રાવરણ** ન. [સં. अभ्र + आवरण] વાદળાંઓનું ઢાંકણ

**અ-ભ્રાંત** (-ભ્રાન્ત) વિ. [સં.] જેને ભ્રમ નથી થયો તેવું. (૨) (લા.) સ્વસ્થ, સ્થિરચિત્ત [નથી તેવું

**અભ્રાંત-ચિત્ત** (-ભ્રાન્ત-) વિ. [સં.] જેનું ચિત્ત ભ્રાંતિવાળું

**અ-ભ્રાંતિ** (-ભ્રાન્તિ) સ્ત્રી. [સં.] ભ્રાંતિ-ભ્રમનો અભાવ

**અમ-** (અ:મ) સર્વ. [સં. अस्मे > પ્રા. अम्हे > અપ. अम्हइ, -हं > ગુ. અમે (અ:મે)-પ. પુ. ના બ.વ.નું અંગરૂપ. વિશેષ માટે જુઓ 'અમે'માં.] 'ને'ની પૂર્વે વ્યાપક રીતે, તો 'થી-થકી' અને 'માં' અને નામયોગી-ઓ પૂર્વે લોકબોલીમાં, પરંપરાથી; જુઓ નીચે 'અમારું'. (૨) અમારું (પદ્યમાં) [જોતામાં

**અમક-ચમક** ક્રિ.વિ. [રવા.] એકદમ, એકાએક, જોત-

**અમકડું-તમકડું** વિ. [જુઓ 'અમુક' – અહીં દ્વિર્ભાવ + બંનેને ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] અમુક, ફલાણું

**અ-મટ** વિ. [ગ્રા.] અતિશય, ઘણું

**અ-મત** વિ. [સં.] નહિ માનેલું. (૨) નહિ વિચારાયેલું

**અમત-પરાર્થ-તા** સ્ત્રી. [સં.] શબ્દદોષનો એક પ્રકાર. (કાવ્ય.)

**અ-મત્ત** વિ. [સં.] મત્ત નહિ તેવું. (૨) અભિમાન વિનાનું

**અ-મત્સર** વિ. [સં.], **-રી** વિ. [સં., પું.] મત્સર દોષ વિનાનું

**અ-મથિત** વિ. [સં.] મથેલું-વલોવેલું ન હોય તેવું. (૨) (લા.) અવિચારિત

**અમથું** વિ. [દે.પ્રા. अम्मच्छअ-, अम्मत्थअ-] સંબંધ વિનાનું, અહેતુક, ફોગટ, વ્યર્થ, નકામું. (૨) ક્રિ.વિ. મેળે મેળે, કારણ વિના

**અમદાવાદ** ન. [અર. અહ્‌મદ્ + આબાદ્] અહમદશાહે વસા-વેલું ગુજરાતનું મુખ્ય નગર. (સંજ્ઞા.)

**અમદાવાદી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અમદાવાદને લગતું. (૨) અમદાવાદનું વતની [નસ' (બ.ક.ઠા.)

**અ-મધુર** વિ. [સં.] મધુર નહિ તેવું, (૨) કર્કશ, 'કેકોફો-

**અમન** ન. [અર. અમ્ન્] શાંતિ, સુખચેન. (૨) આરામ

**અમન-ચમન** ન. [+ ફા.] મોજમઝા, લહેર, ચેનબાજી

**અમન-સભા** સ્ત્રી. [+ સં.] શાંતિ સ્થાપનારી સભા

**અમન-ચેન** ન. [+ ફા.] જુઓ 'અમન-ચમન'.

**અ-મનસ્ક** વિ. [સં.] મન (ઇંદ્રિય) વિનાનું, મન ઉપર કાબૂ નથી તેવું. (૨) ધ્યાન વિનાનું, બેધ્યાન. (૩) ઉદાસીન. (૪) ગાફેલ

**અમને** (અ:મને) જુઓ 'અમે'માં.

**અ-મનોજાત** વિ. [સં.] મનમાં ન હોય તેવું, અણધારેલું અચિંતિત [અસુંદર, વરવું

**અ-મનોજ્ઞ** વિ. [સં.] અણગમતું, અપ્રિય. (૨) અહૃદ્ય,

**અ-મનોહર** વિ. [સં.] મનને સુંદર ન લાગે તેવું, વરવું

**અ-મમ** વિ. [સં.] મમતા વિનાનું [નિઃસ્પૃહતા

**અ-મમતા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] મમતાનો અભાવ, નિર્મમત્વ,

**અ-મર** વિ. [સં.] કદી ન મરે તેવું. (૨) પું. દેવ, સુર. (૩) સંસ્કૃત 'અમરકોશ'નો રચનારો અમરસિંહ નામનો પ્રાચીન વિદ્વાન ('અમરસિંહ'નું ટૂંકું રૂપ.) (સંજ્ઞા.)

**અમર-ગણ** પું. [સં.] દેવોનો સમૂહ

**અમર-ગુરુ** પું. [સં.] દેવોના ગુરુ બૃહસ્પતિ

**અમર-તરંગિણી** (-તરઙ્ગિણી) સ્ત્રી. [સં.] દેવોની નદી, આકાશ-ગંગા

**અમર-તરુ** ન. [+ સં., પું.] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણેનું કલ્પતરુ-કલ્પવૃક્ષ. (૨) પારિજાતક વૃક્ષ [પીયૂષ

**અમરત** ન. [સં. अमृत, અર્વા. તદ્‌ભવ] અમૃત, અમી, સુધા,

**અમર-તા** સ્ત્રી. [સં.], **-ત્વ** ન. [સં.] મૃત્યુનો સર્વથા અભાવ, અમરપણું

**અમરતિયો** પું. [જુઓ 'અમરત' + ગુ. 'ઇયું', ત.પ્ર.]

**અમરતો** પું. [+ ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] કેરીનાં ગોટલાં ને છાલ ધોઈ એમાંથી કરવામાં આવતી કઢી, અમૃતિયો, ફજેતો

**અમર-ધામ** ન. [સં.] દેવોનું રહેઠાણ, સ્વર્ગ

**અમર-ધુની** સ્ત્રી. [સં.] દેવોની નદી, આકાશ-ગંગા

**અમર-નાથ** પું. [સં.] દેવોનો સ્વામી ઇંદ્ર. (૨) એ નામનું કાશ્મીરની હિમાલયની પહાડીમાં આવેલું એક તીર્થ. (સંજ્ઞા.) (૩) અઢારમા તીર્થંકર. (સંજ્ઞા.) (જૈન.)

**અમર-નારી** સ્ત્રી. [સં.] દેવી, દેવાંગના

**અમર-પટો** પું. [+ જુઓ 'પટો'.] અમરપણાનું ખતપત્ર. (૨) (લા.) અમરપણાનું વરદાન-નિત્યતા, કદી ન મરવાની સ્થિતિ

**અમર-પદ** ન. [સં.] કદી મરણ ન થાય એવી સ્થિતિ, મોક્ષ, મુક્તિ [આવે તેવું એક કાલ્પનિક ફળ

**અમર-ફલ(-ળ)** ન. [સં.] જેના ખાવાથી કદી મરણ ન

**અમર-ભર્તા** પું. [સં.] અમરોનો સ્વામી-ઇંદ્ર

**અમર-ભાવ** પું. [સં.] નાશ વિનાની સ્થિતિ

**અમર-ભૂમિ** સ્ત્રી. [સં.] સ્વર્ગભૂમિ, દેવલોક

**અમર-રાજ** પું. [સં.] દેવોનો રાજા-ઇંદ્ર

**અમર-લતા** સ્ત્રી. [સં.] મૂળ વિના વૃક્ષો ઉપર ઊગતી-વધતી એક વેલ, અમરવેલ. (૨) આકાશવેલ

**અમર-લોક** પું. [સં.] દેવલોક, સ્વર્ગ

**અમર-વડ** પું. [+ જુઓ 'વડ.[1]'] એક જાતનો વડલો

**અમર-વધૂ** સ્ત્રી. [સં.] દેવી, દેવાંગના

**અમર-વલ્લરી, અમર-વલ્લી** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ ઉપર 'અમર-લતા'.

**અમર-વાણી** સ્ત્રી. [સં.] દેવવાણી, આકાશવાણી (પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે દેવો વગેરે તરફથી કહેવામાં આવતી વાણી) [[સં.] જુઓ 'અમરલતા'.

**અમર-વેલ, (-લ્ય)**, **૦ડી** સ્ત્રી. [+ સં.वेली], **અમર-વેલી** સ્ત્રી.

**અમર-સરિતા** સ્ત્રી. [સં.], અમર-ધુની, આકાશ-ગંગા

**અમર-સુંદરી (-સુન્દરી), અમર-સ્ત્રી** સ્ત્રી. [સં.] દેવી, દેવાંગના. (૨) સ્વર્ગમાં રહેનારી અપ્સરા

**અમરાઈ** સ્ત્રી. [સં. आम्रराजिका > પ્રા. अम्मराइआ] આંબાઓનું વ્યવસ્થિત વન, આંબાવાડિયું, આંબાવાડી

**અમરાચાર્ય** પું. [સં. अमर + आचार्य] દેવોના આચાર્ય-બૃહસ્પતિ

**અમરાદ્રિ** પું. [સં. अमर + अद्रि] પૌરાણિક પ્રકારે દેવોનો પર્વત, મેરુ પર્વત [સ્વામી-ઇંદ્ર

**અમરાધીશ, -શ્વર** પું. [સં. अमर + अधीश, -श्वर] દેવોનો

**અમરાપુર** ન. [સં. अमर-पुर], **-રાપુરી** સ્ત્રી. [સં. अमर-पुरी] સ્વર્ગની રાજધાની, અમરી, અમરાવતી

**અમરાલય** ન. [સં. अमर + आलय પું., ન.] દેવોનું ધામ, સ્વર્ગ

**અમરાવતી** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અમરાપુર'.

**અમરાંગના (-રાઙ્ગના)** સ્ત્રી. [સં. अमर + अङ्गना] દેવી, દેવાંગના

**અમરી[1]** સ્ત્રી. [સં.] સ્વર્ગની રાજધાની, અમરાવતી

**અમરી[2]** સ્ત્રી. [સં. अमर + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] દેવી, દેવાંગના

**અમરીખ** પું. [સં. अम्बरीष] એક પ્રાચીન રાજા, જુઓ 'અંબરીષ'. (પદ્યમાં.)

**અમરી-ચમરી** સ્ત્રી. [અર. અમ્બર્ + ફા. ચેહ્] સ્ત્રીઓને માથા ઉપર પહેરવાનું એક ઘરેણું (જેમાં અંબર અને ઉપર મોતી હોય છે તેવું)

**અમરેશ, -શ્વર** પું. [સં. अमर + ईश, -श्वर] જુઓ 'અમરાધીશ'.

**અમરો-ઢમરો** પું. જાર-બાજરી-વણ વગેરેનાં ખેતરોમાં પથરાતું એક ઘાસ [ધર્મ-રહિત અમર

**અ-મર્ત્ય** વિ. [સં.] મૃત્યુલોકનું નહિ તેવું, દિવ્ય. (૨) મરણ-

**અમર્ત્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અમરતા, અવિનાશીપણું

**અ-મર્યાદ** વિ. [સં.] મર્યાદા વિનાનું, બેહદ. (૨) અપાર, 'એબ્સૅલ્યૂટ' (બ.ક.ઠા.) (૩) બેશરમ, નિર્લજ્જ. (૪) બેઅદબ, તોછડું, અસભ્ય, વિવેકહીન

**અ-મર્યાદિત** વિ. [સં.] મર્યાદા વિનાનું, બેહદ, અનંત વિસ્તાર સુધી પહોંચી શકે તેવું, અપાર, 'અન-લિમિટેડ', (૩) બીજગણિતમાં જે રાશિ અથવા ફળની કિંમત અનંત હોય તેવું. (ગ.) [અદેખાઈ, ઈર્ષ્યા

**અ-મર્ષ** પું. [સં.] ક્રોધ, ગુસ્સો. (૨) અસહિષ્ણુતા. (૩)

**અ-મર્ષણ** ન. [સં.] માફ ન કરવું એ, અક્ષમા. (૨) અસહિષ્ણુતા. (૩) વિ. ક્રોધી, ગુસ્સેદાર

**અમર્ષ-પરાયણ** વિ. [સં.], **અ-મર્ષી** વિ. [સં., પું.] ક્રોધથી પૂર્ણ. (૨) દ્વેષીલું, ખારીલું, અદેખું

**અ-મલ[1](-ળ)** વિ. [સં.] મળ રહિત, નિર્મળ, શુદ્ધ

**અમલ[2]** પું. [અર. અમલ્] કાર્ય, કામ, ક્રિયા. (૨) વહીવટ. (૩) કારકિર્દી. (૪) (લા.) હકૂમત, શાસન, અધિકાર, સત્તા. (૫) કેફની અસર, કેફ, નશો. (૬) સમયનો શુમાર. (૭) અજવણી. (૮) ન. અફીણ, કસુંબો. [**૦ઊતરવું** (રૂ.પ્ર.) અફીણનો નશો ઊતરી જવો. **૦ઊતરવો** (રૂ.પ્ર.) સત્તા પૂરી થવી-નષ્ટ થવી. **૦કરવો** (રૂ.પ્ર.) કહ્યા પ્રમાણે કરવું. **૦ચ(-ઢ)વું** (રૂ.પ્ર.) અફીણનો કેફ ચડવો. **૦જામવો** (રૂ.પ્ર.) અધિકાર કે સત્તાનું પ્રબળ સિદ્ધ થવું. **૦થવો** (રૂ.પ્ર.) આજ્ઞા કે હુકમનું પાલન થવું. **૦બજાવવો** (રૂ.પ્ર.) સત્તા કે આજ્ઞા પ્રમાણે પાલન કરાવવું. **૦માં આવવું** (રૂ.પ્ર.) અમલ થવો, હુકમ પ્રમાણે થવું. **૦માં આણવું, ૦માં મૂકવું, ૦માં લાવવું** (રૂ.પ્ર.) અમલ ચાલુ રાખવો, અમલને અસ્તિત્વમાં લાવવો]

**અમલ-ચેન** ન. [જુઓ 'અમન-ચેન' (અા.)] મોજમઝા, આનંદ, લહેર, અવળચેન, અમન-ચમન

**અમલ-જોરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અમલ[2]' + ફા. 'જોર + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] સત્તાનું જોર, અધિકારનો રોફ, જોહુકમી

**અમલ-દસ્તૂરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અમલ[2]' + ફા.] આયાત-કર

**અમલદાર** વિ. [જુઓ 'અમલ[2]' + ફા. પ્રત્યય] અમલ ધરાવનાર, અધિકારી, 'ઑફિસર'

**અમલદાર-શાહી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'શાહી[2]']. સરકારી અમલદારોની સત્તા હોય તેવું રાજ્યતંત્ર, નોકરશાહી, 'બ્યુરૉક્રસી'

**અમલદારી** સ્ત્રી. [+ ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] અમલદારપણું. (૨) અમલદારનું કામ કે સત્તા. (૩) સત્તા, શાસન

**અમલ-દોર** પું. [જુઓ 'અમલ'[2] + ફા.] સત્તાનો મદ, સત્તાનું અભિમાન

**અમલ-પટ્ટો** [જુઓ 'અમલ²' + 'પટ્ટો'.] ભોગવટો કરવાનો અખત્યાર

**અમલ-પાણી** ન., બ. વ. [જુઓ 'અમલ²' + 'પાણી'.] કસૂંબો અથવા એવો કોઈ કેફી પદાર્થ પીવો એ

**અમલ-બજ(-જા)વણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અમલ²' + 'બજ-(-જા)વણી'.] હુકમનો અમલ કરી વસૂલાત લેવી કે એવી રીતે સત્તાનો અમલ કરવો એ

**અમલ-સાદા ફેરવવા** (રૂ.પ્ર.) ચૂંટિયો ભરવો

**અમલસારો** વિ. પું. ગંધકની એક તૈયારી, ગંધકને તાવીને કરેલો ગાંગડો

**અમલાત્મા** પું. [સં. અ-મલ + આત્મા] નિર્મળ આત્મા. (૨) વિ. [પું.] જેનો આત્મા નિર્મળ છે તેવું

**અ-મલિત** વિ. [સં.] નિર્મળ, ચોખ્ખું. (૨) શુદ્ધ, પવિત્ર

**અમલિયું** ન. [જુઓ 'અમલ²' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અફીણ. (પદ્યમાં.)

**અમલી** વિ. [જુઓ 'અમલ²' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર]. અમલમાં મુકાયેલું કે મૂકવાનું. (૨) સક્રિય. (૩) વ્યસની. (૪) (લા.) સુસ્ત, એદી

**અમલો** પું. [અર., ફા. અમલહ્] અમલદારને બેસવાની જગ્યા. (૨) મકાન અને એની હદ, ઇમલો. (૩) મેઠાબંધી બાંધ-કામ

**અ-મસ્તક** વિ. [સં.] માથા વિનાનું

**અમસ્તકું, અમસ્તું** વિ., ક્રિ.વિ. [જુઓ 'અમથું'.] અમથું, ફોગટ, વ્યર્થ, નકામું. (૨) મેળે મેળે, કારણ વિના

**અ-મળ** જુઓ 'અ-મલ.¹'

**અમળાવવું, અમળાવું** જુઓ 'આમળવું'માં.

**અમળાટ** પું. [જુઓ 'અમળાવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] અમળાવું એ. (૨) (લા.) મિજાજ. (૩) વેર, શત્રુતા

**અમળોટિયો** પું. [(સૌ.) જુઓ 'અમળાવું' દ્વારા.] આમળો, વળ. [૦ચાળવો (રૂ.પ્ર.) વળ ચડાવવો]

**અ-મંગલ(-ળ)** ન. [સં.] મંગળનો અભાવ, અશુભ. (૨) અહિત, અકલ્યાણ. (૩) વિ. માંગલિક નહિ તેવું, અશુભ. (૪) અહિતકારી. (૫) માઠું, ખરાબ [વિનાનું, સાદું

**અ-મંડિત** (-મણ્ડિત) વિ. [સં.] નહિ શણગારેલું, ભૂષણ

**અ-મંત્ર, ૦ક** (-મન્ત્ર, ૦ક) વિ. [સં.] જેમાં મંત્રોચ્ચાર નથી થયો તેવું. (૨) જેમાં વૈદિક મંત્રોચ્ચાર કરવાની જરૂર નથી તેવું

**અ-મંત્રવિદ** (-મન્ત્ર-) વિ. [સં. °વિદ્] મંત્ર નહિ જાણનાર

**અમાણ** સ્ત્રી. [પારસી.] જુઓ 'આમણ.'

**અ-માતા** સ્ત્રી. [સં.] માતાનો અભાવ. (૨) કુ-માતા, ખરાબ માતા

**અ-માતૃ, ૦ક** વિ. [સં.] માતા વિનાનું

**અ-માણસાઈ** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'માણસાઈ.'] માણસાઈનો અભાવ, અ-માનવતા

**અમાત્ય** પું. [સં.] રાજ્યક્ષેત્રે મુખ્ય મંત્રી, દીવાન

**અમાત્ય-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [સં.] અમાત્યોથી ચાલતું રાજ્યતંત્ર

**અમાત્ય-પદ** ન., ૦વી સ્ત્રી. [સં.] અમાત્યનો હોદ્દો

**અમાત્ય-મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ, ળ) ન. [સં.], **અમાત્ય-વર્ગ** પું. [સં.] અમાત્યોનો સમૂહ, મંત્રી-મંડળ

**અ-માત્સર્ય** ન. [સં.] મત્સર દોષનો અભાવ

**અ-માન¹** ન. [સં., પું.] માનનો અભાવ, નિર્માનિતા

**અમાન²** [અર.] રક્ષણ, રક્ષા, સલામતી. (૨) શરણ. (૩) શાંતિ

**અમાનત** સ્ત્રી. [અર.] જુઓ 'અનામત.'

**અમાનત-દારી** સ્ત્રી. [+ ફા. પ્રત્યય] ટ્રસ્ટીપણું, વાલીપણું

**અ-માનવ** વિ. [સં.] અમાનુષ. (૨) માનવ નથી તેવું (દેવ વગેરે)

**અમાનવ-તા** સ્ત્રી. [સં.], **અ-માનવ્ય** ન. [સં.] માનવતા-માણસાઈનો અભાવ

**અ-માનનીય** વિ. [સં.] અમાન્ય [અસ્વીકૃત

**અ-માનિત** વિ. [સં.] માન આપવામાં નથી આવ્યું તેવું. (૨)

**અમાનિ-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] નિર્માનિતા, નિરભિમાનિતા. (૨) નમ્રતા

**અ-માની** વિ. [સં., પું.] અભિમાન વિનાનું, નિરભિમાન

**અ-માનુષ, -ષિક** વિ. [સં.], -ષી વિ. [સં., પું.] **અ-માનુષીય** વિ. [સં.] મનુષ્યને શોભે નહિ તેવું. (૨) અતિમાનુષ. (૩) ક્રૂર, ઘાતકી

**અ-માનુષ્ય** વિ. [સં.] માણસની શક્તિ બહારનું

**અ-માન્ય** વિ. [સં.] ન માનવા જેવું. (૨) માન આપવા લાયક નહિ તેવું. (૩) માન્ય નહિ એવું, નામંજૂર, 'રિજેક્ટેડ.' (૪) ગેરકાયદે, 'ઇન્વૅલિડ'

**અમાન્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] નામંજૂરી, અસ્વીકાર્યતા, અસ્વીકાર. (૨) ગેરકાયદે હોવાપણું, 'ઇન્વૅલિડિટી'

**અ-માપ** વિ. [+ જુઓ 'માપ'.] જેનું માપ ન થઈ શકે તેવું, અપાર. (૨) ઘણું

**અમામું** વિ. કિંમત આંકી ન શકાય તેવું અમૂલ્ય

**અમામો** પું. [અર. ઇમામહ્] પાઘડી, ફેંટો

**અ-માયા** સ્ત્રી. [સં.] માયાનો અભાવ. (૨) સત્ય જ્ઞાન

**અ-માયાવી** વિ. [સં.] (લા.) પ્રપંચ વિનાનું, નિષ્કપટ, સરળ

**અ-માયિક** વિ. [સં.], **અ-માયી** વિ. [સં., પું.] માયાનો સ્પર્શ નથી થયો તેવું

**અ-મારગ** પું. [સં. અ-માર્ગ, અર્વા. તદ્ભવ] કુમાર્ગ, ખરાબ રસ્તો. (૨) (લા.) દુરાચરણ, દુર્વર્તન

**અમારડું** (અ:મારડું) વિ. [જુઓ 'અમારું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'અમારું.' (પદ્યમાં.)

**અ-મારિ** સ્ત્રી. [+ સં. મૃ ધાતુનું પ્રાકૃતમાં પ્રચલિત થયેલું રૂપ] હિંસા-નિવારણ, જીવિતદાન

**અમારિ-ઘોષણા** સ્ત્રી. [+ સં.], **અમારિ-પડહ** પું. [+ સં. પટહ > પ્રા. પડહ (નગારું), પ્રા. તત્સમ] જીવોની હિંસા ન કરવાનો ઢંઢેરો કે જાહેરાત. (જૈન.)

**અમારું** (અ:મારું) વિ. [સં. અસ્મત્ > પ્રા. અમ્હારઅ. > અપ. અમ્હારઉં; જુઓ 'અમે'માં.] 'હું' સર્વનામનો છઠ્ઠી વિભક્તિનો સ્વામિત્વવાચક અર્થ આપતું વિકાર્યે રૂપ

**અમારે** (અ:મારે) ત્રી.વિ. અને ચો.વિ., બ. વ. નું કર્તૃવાચક રૂપ [જુઓ 'અમે' માં. ચો.વિ.ના અર્થમાં 'અમને'નો અર્થ.] [દુરાચરણ, દુર્વર્તન

**અ-માર્ગ** પું. [સં.] કુમાર્ગ, કુપથ, ખરાબ રસ્તો. (૨) (લા.)

**અ-માર્જનીય** વિ. [સં.] સાફ ન કરી શકાય તેવું. (૨) (લા.) જેની માફી આપી શકાય નહિ તેવું. (૩) જેનું પ્રાયશ્ચિત્ત થઈ શકે નહિ તેવું

**અ-માર્જિત** વિ. [સં.] સાફ નહિ કરેલું. (૨) સંસ્કાર કર્યા વિનાનું [વિનાનું

**અ-માર્મિક** વિ. [સં.] મર્મભેદી નથી તેવું. (૨) ગૂઢ અર્થ

**અમાવ(-વા)સી(-સ્યા)** સ્ત્રી. [સં. अमा = અર્ધ. અડધો માસ વીત્યે છેલ્લો દિવસ, પુનમિયા મહિના પ્રમાણે], **અમાસ** સ્ત્રી. [સં. अमावसी > પ્રા. अमाउसी] અંધારિયા પક્ષનો છેલ્લો દિવસ, અમાવાસ્યાનો દિવસ

**અમા(-માં)સવું** સ. ક્રિ. માટીના કોરા વાસણને શરૂઆતમાં વાપરતી વખતે અંદર છાસ ને લોટ નાખી ચૂલે મૂકી સાફ કરવું. **અમા(-માં)સાવું** કર્મણિ,, ક્રિ. **અમા(-માં)સાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. [વું'માં.

**અમા(-માં)સાવવું, અમા(-માં)સાવું** જુઓ 'અમા(-માં)સ-

**અમાસા** ક્રિ. વિ. ક્ષણવાર માટે, ક્ષણભર

**અ-માંગલિક** (-માઙ્ગ્લિક-) વિ. [સં.] અમંગળ, અશુભ. (૨) અહિતકર, અકલ્યાણકર

**અ-માંડલિક** (-માણ્ડલિક-) વિ. [સં.] માંડલિક-સામંત ન હોય તેવું, ખંડણી ન ભરતું. (૨) સ્વતંત્ર સત્તાધારી

**અમાંત** (અમાન્ત) વિ. [સં. अमा + अन्त] અમાસને દિવસે મહિનો પૂરો થાય તેવું (માસ-મહિનો વગેરે)

**અ-માંસ** (-માંસ) વિ. [સં.] માંસ જેમાં નથી તેવું. (૨) માંસ સિવાયનું. (૩) (લા.) દૂબળું, કમજોર

**અ-માંસભક્ષક** (-માંસ-) વિ. [સં.], **અ-માંસભક્ષી** (-માંસ-) વિ. [સં., પું.] માંસ ન ખાનારું, શાકાહારી

**અ-માંસલ** (-માંસલ) વિ. [સં.] જેનું શરીર ભરેલા સ્નાયુઓવાળું નથી તેવું. (૨) (લા.) તાકાત વિનાનું, નબળું

**અમાંસવું** જુઓ 'અમાસવું.' **અમાંસાવું** કર્મણિ,, ક્રિ. **અમાંસાવવું** પ્રે. સ.ક્રિ.

**અમાંસાવવું, અમાંસાવું** જુઓ 'અમા(-માં)સવું'માં.

**અ-માંસાહાર** (-માંસા-) પું. [સં. अ-मांस + आहार] માંસના આહારનો અભાવ, શાકાહાર

**અ-માંસાહારી** (-માંસા-) વિ. [સં., પું.] માંસનો આહાર ન કરનારું, શાકાહારી [અપાર

**અ-મિત** વિ. [સં.] માપેલું ન હોય તેવું. (૨) અમાપ,

**અમિત-જ્ઞાન** ન. [સં.] બહુ જાણવું એ, જ્ઞાનની અપારતા

**અમિતજ્ઞાની** વિ. [સં., પું] અપાર જ્ઞાન ધરાવનારું, સર્વજ્ઞ

**અમિત-તા** સ્ત્રી. [સં.] અપારતા

**અમિત-તેજ** વિ. [સં. अमित-तेजस्] અમાપ-અપાર તેજવાળું

**અમિતાક્ષર** વિ. [+સં. अक्षर] અક્ષરો-વર્ણોની સંખ્યાના ચોક્કસ માપ વિનાનું. (૨) (લા.) અપદ્યાગદ્ય

**અમિતાશન** વિ. [+સં. अशन] માપ વિનાનું ખાનારું, અકરાંતિયું [લેવો એ

**અમિતાહાર** પું. [+સં. आहार] માપ વિનાનો ખોરાક

**અમિતાહારી** વિ. [સં., પું.] ઘણું ખાનારું, અકરાંતિયું, ખાઉધર

**અમિત્ર** પું. [ +સં., ન. ] મિત્ર નહિ તેવો, શત્રુ

**અમિત્ર-ઘાત** પું. [સં.] શત્રુની હત્યા

**અમિત્ર-ઘાતક** વિ. [સં.], **અમિત્ર-ઘાતી** વિ. [સં., પું.], શત્રુની હત્યા કરનાર

**અમિત્ર-તા** સ્ત્રી. **-ત્વ** ન. [સં.] શત્રુતા, દુશ્મની

**અ-મિથ્યા** વિ. [+સં., અવ્યય] ખોટું નહિ તેવું

**અમિથ્યા-ત્વ** ન. [સં.] સત્ય, સાચું

**અમિયલ** વિ. [જુઓ 'અમલ.²'] નશામાં ચકચૂર

**અ-મિશ્ર, -શ્રિત** વિ. [સં.] મિશ્રિત ન થયેલું, સેળભેળ વિનાનું, ચોખ્ખું

**અ-મિશ્રણ** ન. [સં.] સેળભેળ ન હોવાપણું

**અ-મિશ્રણીય** વિ. [સં.] સેળભેળ ન કરવા જેવું. (૨) સેળભેળ ન થાય કે ન થઈ શકે તેવું, 'ઇમિસિબલ'

**અમી** ન. [સં. अमृत > પ્રા. अमिअ] અમૃત, સુધા, પીયૂષ. (૨) (લા.) દયા, કૃપા. (૩) મીઠાશ, સ્નેહ. (૪) મોંમાંનો પાચક રસ, થૂંક. (૫) રસકસ

**અમી-કણ** પું. [+સં.] અમૃતનું ટીપું. (૨) (લા.) મીઠપ

**અમી-છાંટો** પું. [+જુઓ 'છાંટો'.] અમૃતનું સિંચન. (૨) (૨) (લા.) કૃપા કરવી એ. [**૦ના(-નાં)ખવો** (રૂ.પ્ર.) સુખી રાખવું, સાજું-તાજું રાખવું]

**અમી-ઝરણું** ન. [+જુઓ 'ઝરણું'.] અમૃતનો ઝરો. (૨) (લા.) મીઠપ આપનારો પદાર્થ

**અમી-ઝરતું** [+જુઓ 'ઝરવું'+ગુ. 'તું' વર્ત.કૃ.] અમૃત વહાવતું. (૨) (લા.) મીઠપવાળું [વિના, અનિમેષ

**અ-મીટ** ક્રિ.વિ. [+જુઓ 'મીટ'.] આંખનો પલકારો માર્યા

**અમીણું** વિ. [જુઓ 'અમારું'. (ગ્રા.)] અમારું

**અમી-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [+સં.] મીઠી નજર, અમી-નજર

**અમીન** વિ. [અર.] વિશ્વસનીય. (૨) સત્યનિષ્ઠ. (૩) પું. વાલી, 'ટ્રસ્ટી.' (૪) ગામનો મોટો અધિકારી. (૨) લવાદ. (૬) મુસ્લિમ સત્તાના વખતમાં ભોગવેલા 'અમીન'ના અધિકારને કારણે પાટીદારો વગેરેમાં ઊતરી આવેલી એક અટક

**અમીન-ગીરી** સ્ત્રી. [અર. + ફા. 'ગીર' + ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] અમીનનો હોદ્દો કે અધિકાર [અમી-દૃષ્ટિ

**અમી-નજર** સ્ત્રી. [જુઓ 'અમી' + 'નજર'.] મીઠી દૃષ્ટિ,

**અમીન-દારી** સ્ત્રી. [અર. + ફા. 'દાર' + ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] અમીનગીરી, અમીનનો હોદ્દો કે અધિકાર

**અમીનાત** સ્ત્રી. [અર.] અમીનગીરી, અમીનદારી

**અમી-નિધિ** પું.., સ્ત્રી. [જુઓ 'અમી.' + સં., પું.] અમૃતનો ભંડાર-ચંદ્રમા

**અમીર** પું. [અર.] સરદાર, ઉમરાવ. (૨) શાસક. (૩) ખાનદાન કુટુંબનો માણસ

**અમીર-ઉમરાવ** પું. [+અર. 'અમીર'નું બ.વ.] અમીર

**અમીર-જાદી** સ્ત્રી. [+ફા. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] અમીરની દીકરી

**અમીર-જાદો** પું. [+ફા. '-ઝાદ્'] અમીરનો દીકરો

**અમી-રવ** પું. [જુઓ 'અમી' + સં.] અમૃત જેવો મીઠો અવાજ

**અમીર-શાસન** ન. [અર. + સં.] અમીર ઉમરાવોના હાથમાં સત્તા હોય તેવો રાજ્ય-વહીવટ, 'ઍરિસ્ટોક્રસી'

**અમીર-શાહી** સ્ત્રી. [અર. + ફા.] અમીરપણાનો દોર, અમીરીનું અભિમાન. (૨) અમીરપણું

**અમી-રસ** પું. [જુઓ 'અમી'+સં.] અમૃત જેવો મીઠો રસ. (૨) (લા.) સ્નેહ, પ્રેમ, મીઠપ

**અમીરાઈ** સ્ત્રી. [અર, 'અમીર્' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.], **અમીરાત** સ્ત્રી. [અર.] અમીરપણું. (૨) અમીરનો હોદ્દો. (૩) અમીરપણા માટેનું સાલિયાણું. (૪) ખાનદાની, કુલીનતા. (૫) (લા.) ઉદારતા, મોટું મન

**અમીરી**[1] સ્ત્રી. [અર. + ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] અમીરની પદવી, અમીરપણું. (૨) ખાનદાની, કુલીનતા. (૩) (લા.) વૈભવ. (૪) મહત્તા, મોટાઈ. (૫) ધનાઢયતા. (૬) એ નામની નવસારીમાં થતી કેરીની એક જાત

**અમીરી**[2] વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અમીરના જેવું. (૨) ભભકદાર, દમામભર્યું

**અમી-વર્ષા** સ્ત્રી. [જુઓ 'અમી'+સં.] અમૃત જેવો મીઠો વરસાદ. (૨) (લા.) કૃપા કરવી એ

**અમી-વેલ** (-લ્ય), **૦ડી** સ્ત્રી. [+જુઓ 'વેલ'+ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] અમરવેલ નામની વનસ્પતિ

**અમી-સ્રોત** પું. [+ સં. સ્રોતસ્ ન.] જુઓ અમીઝરણું.'

**અમુક** સર્વ., વિ. [સં.] કોઈ, ફલાણું. (૨) અનિશ્ચિત (વ્યક્તિ કે કાર્ય). (૩) (લા.) વિશેષ અર્થમાં મુકરર કરેલું

**અમુક-તમુક** વિ. [સં. 'अमुक'– દ્વિર્ભાવ] જે–તે, ફલાણું ને ઢીકણું

**અ-મુક્ત** વિ. [સં.] મુક્ત-છૂટેલું નહિ તેવું, બંધાયેલું. (૨) જન્મમરણના ફેરામાંથી નહિ છૂટેલું, મોક્ષ પામ્યા વિનાનું

**અ-મુક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] બંધન. (૨) મુક્તિ-મોક્ષનો અભાવ

**અ-મુખ્ય** વિ. [સં.] મુખ્ય નહિ તેવું, ગૌણ, 'સબૉર્ડિનેટ,' 'ર્યૂની'. (૨) સામાન્ય, સાધારણ

**અ-મુ(-મું,-મૂ,-મૂં)ઝણ** ન. [જુઓ 'અમુઝાવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] મૂંઝવણ, ગભરામણ. (૨) છાતી ભરાઈ આવતાં થતી અકળામણ

**અમુ-(મું-મૂં)ઝવણું** જુઓ 'અમુઝાવું'માં.

**અમુ(-મું,-મૂં)ઝાવું** અ.ક્રિ. [સં. आ-मुह्य- > પ્રા.आ-मुज्झ-] મનમાં મૂંઝવણ અનુભવવી, અકળાવું, આકુળ-વ્યાકુળ થવું. **અમુ(-મું,-મૂં)ઝવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. [જન્માંતરમાં, પરભવમાં

**અમુ-ત્ર** ક્રિ.વિ. [સં.] પરલોકમાં, બીજા લોકમાં. (૨)

**અ-મુદ્રિત** વિ. [સં.] જેના ઉપર છાપ પાડવામાં નથી આવી તેવું. (૨) છાપખાનામાં જે છપાયેલું નથી તેવું

**અમું(-મૂ-મૂં)ઝણ** જુઓ 'અમુઝણ'.

**અમું(-મૂં)ઝાવવું** જુઓ 'અમુઝાવું'માં.

**અમું-ઝાવું** જુઓ 'અમુઝાવું'.

**અમૂ(-મૂં)ઝણ** જુઓ 'અમુઝાણ'.

**અ-મૂઢ** વિ. [સં.] મૂઢ-મૂંઝાયેલું નહિ તેવું. (૨) ચાલાક, ચબરાક. (૩) સમજુ [તેવું. (૨) સાવધ]

**અ-મૂર્છિત** વિ. [સં.] મૂર્છા પામ્યું ન હોય તેવું, ભાનમાં હોય

**અ-મૂર્ત** વિ. [સં.] જેને મૂર્તિ–આકાર નથી તેવું, આકારહીન, નિરાકાર, 'ઍબ્સ્ટ્રેક્ટ' (ર.મ.). (૨) (લા.) અસ્પષ્ટ, મોઘમ. (૩) અગોચર [અસ્પષ્ટતા. (૩) અગોચરતા

**અમૂર્ત-તા** સ્ત્રી. [સં.] આકારનો અભાવ, નિરાકારપણું. (૨)

**અમૂર્ત-વાદ** પું. [સં.] નિરાકારવાદ

**અમૂર્તવાદી** વિ. [સં., પું.] નિરાકારવાદી

**અ-મૂલ**[1], **૦ક**[1] વિ. [સં.] મૂળ વિનાનું, આધાર વિનાનું, અમૂલ

**અ-મૂલ**[2], **૦ક**[2], **૦ખ** વિ. [સં. अ-मूल्य > પ્રા. अ-मुल्ल] જેની કિંમત ન થઈ શકે તેવું, અમૂલ્ય

**અ-મૂલ્ય** વિ. [સં.] મૂલ્ય વિનાનું, (૨) અપાર મૂલ્યનું

**અમૂળગું** વિ. [સં. आ–मूलक-क- > શૌ. પ્રા. आ–मूलग-अ-] સમૂળગું, સર્વકાંઈ, સઘળે સઘળું

**અમૂંઝણ** જુઓ 'અમુઝણ'.

**અમૂંઝવણું** જુઓ 'અમુઝાવું'માં,

**અમૂંઝાવું** અ. ક્રિ. જુઓ 'અમુઝાવું'. **અમૂંઝવવું** પ્રે.,સ. ક્રિ.

**અ-મૃત** વિ. [સં.] મૃત–મરેલું નહિ તેવું. (૨) અવિનાશી, અમર. (૩) ન. અમર કરે છે એવું માનવામાં આવતો એક દૈવી રસ, અમી, સુધા, પીયૂષ. (૪) પાણી. (૫) આઠ મુહૂર્તવાચક ચોઘડિયામાંનું એ નામનું એક. (જ્યો.)

**અમૃત-કણિકા** સ્ત્રી. [સં.] અમૃતનું નાનામાં નાનું ટીપું, અમૃતની કણી

**અમૃત-કુંભ** (–કુમ્ભ) પું [સં.] અમૃતનો ઘડો

**અમૃત-કૂપ** પું. [સં.] અમૃતનો કૂવો. (૨) અમૃત–કુંભ

**અમૃત-કૂપી** સ્ત્રી. [સં.] અમીથી ભરેલી શીશી

**અમૃત-જડી** સ્ત્રી. [+જુઓ 'જડી'.] ખવરાવવાથી મરેલું પણ સજીવન થાય તેવી મનાતી જડીબુટ્ટી-ઔષધિ

**અમૃત-ઝરો** પું. [+જુઓ 'ઝરો'.] જુઓ 'અમી-ઝરણું'.

**અમૃત-ત્વ** ન. [સં.] અમરપણું. (૨) મુક્તિ, મોક્ષ

**અમૃત-ધારા** સ્ત્રી. [સં.] અમૃતની ધાર. (૨) તાળવામાંથી ઝરતો મનાતો એક મીઠો રસ

**અમૃત-ધ્વનિ** પું. [સં.] મીઠો અવાજ

**અમૃત-પાક** પું. [સં.] (લા.) એક મીઠાઈ

**અમૃત-ફલ(–ળ)** ન. [સં.] (લા.) આંબળું. (૨) પોપૈયું. (૩) નાસપાતી નામનું ફળ

**અમૃત-મય** વિ. [સં.] અમૃતથી ભરપૂર, અમૃતથી તરબોળ

**અમૃત-યોગ** પું. [સં.] રવિથી શરૂ થતા પ્રત્યેક વારમાં અનુક્રમે હસ્ત શ્રવણ રેવતી અનુરાધા પુષ્ય અશ્વિની અને રોહિણી નક્ષત્રો હોય તેવો સંયોગ (એ માંગલિક યોગ ગણાય છે.) (જ્યો.)

**અમૃત-લતા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અમરવેલ'.

**અમૃત-વર્ષણ** ન., **અમૃત-વર્ષા** સ્ત્રી. [સં.] ઊગેલા મોલને જીવન આપે તેવો વરસાદ, અમૃતનો વરસાદ

**અમૃત-વલ્લરી, અમૃત-વલ્લી** સ્ત્રી. [સં.] અમરવેલ નામની વનસ્પતિ [મીઠી વાણી, મધુરું વચન

**અમૃત-વાક** સ્ત્રી. [+સં.वाच्–वाक्], **–ણી** સ્ત્રી. [સં.] (લા.)

**અમૃત-વૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અમૃત-વર્ષણ.'

**અમૃત-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [સં. वेली], **–લી** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અમર-વેલ'.

**અમૃત–સાર** વિ. [સં.] અમૃતના સત્ત્વ જેવું. (૨) ન. ઘી

**અમૃતસિદ્ધિ-યોગ** પું. [સં.] જુઓ 'અમૃતયોગ'.

**અમૃત-સ્રવ** પું. [સં.] જુઓ 'અમી-ઝરણું.'

**અમૃત-સ્રવિયું** વિ. [+ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] અમી-ઝરતું

**અમૃત-સ્રાવ** પું. [સં.] જુઓ 'અમૃત-સ્રવ'.

**અમૃત-સ્રાવી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અમૃત-સ્રવિયું'.
**અમૃતા** [સં.] એક વેલ. (૨) ગળો. (૩) હરડે. (૪) અતિવિષની કળી. (૪) આમલી
**અમૃતાઈ** સ્ત્રી. [ સં. अमृत + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] અમૃતત્વ
**અમૃતાન્ન** ન. [+ સં. अन्न] (લા.) સ્વાદિષ્ટ ખોરાક
**અમૃતારિષ્ટ** પું. [+ સં. अरिष्ट] (લા.) એ નામનું એક પ્રવાહી ઔષધ
**અમૃતાલાપ** પું. [+ સં. आ-लाप] અમૃત જેવી મીઠી વાતચીત
**અમૃતાંશુ** (અમૃતાંશુ) પું. [ + સં. अंशु ] અમૃત જેવાં ઠંડાં કિરણ ધરાવતો ચંદ્ર
**અમૃતિયો** પું. [ સં अमृत + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] કેરીનાં ગોઠલાં અને છાલ ધોઈ કરવામાં આવતી કઢી, અમરતિયો, ફજેતો
**અમૃતી** સ્ત્રી. [સં अमृत + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જલેબી જેવી [અડદની એક મીઠાઈ
**અમૃતોપમ** વિ. [સં. अमृत + उपमा, બ.વ્રી] અમૃતના જેવું (મધુર અને સુખદ)
**અ-મૃદુ** વિ. [સં.] કોમળતા વિનાનું, સખત, કઠણ. (૨) [દૃઢ, મજબૂત
**અ-મૃષાવાદ** પું. [સં.] જૂઠું ન બોલવું એ, સત્યકથન
**અ-મૃષાવાદી** વિ. [સં., પું.] જૂઠું ન બોલનારું, સત્યવાદી
**અ-મૃષ્ટ** વિ. [સં.] સાફ ન કરેલું, ન માંજેલું
અમે(-મો) (અ:મે,-મો) સર્વ. [વૈ. સં. अस्मे > પ્રા. अम्हे > અપ अम्हइ, -इं > જૂ. ગુ. अम्हे, -म्हे, -म्हो, -म्हो પ. પું. સર્વનામ બ.વ.માં. એનાં બીજી બીજી વિભક્તિઓનાં રૂપ—**અમને** (અ:મને)—**અમોને** (અ:મોને બીજી અને ચોથી વિ.), **અમે** (અ:મે)—**અમોએ** (અ:મોએ) ત્રી. વિ., **અમારે** (અ:મારે) ત્રી. અને ચો. વિ., **અમારું** (અ:મારું) છ. વિ., 'થી' 'માં' પૂર્વે 'અમારા'–(અ:મારા–)–'અમ'–(અ:મ)–'અમો' (અ:મો), અનુગો તેમજ નામયોગીઓ પૂર્વે સામાન્ય રીતે 'અમારા'– (અ:મારા-) અંગ; પ્રયોગાધીન 'અમારે'–(અ:મારે-)–'અમારી'–(અ:મારી-) પણ]
**અ-મેઘ** વિ. [સં.] મેઘ વિનાનું, વાદળાં વિનાનું
**અ-મેદસ્ક** વિ. [સં.] ચરબી વિનાનું. (૨) (લા.) પાતળું, નબળું
**અ-મેધ્ય** વિ. [સં.] યજ્ઞમાં ન વાપરી શકાય તેવું, અપવિત્ર
**અમેધ્ય-તા** સ્ત્રી, **-ત્વ** ન. [સં.] અમેધ્ય હોવાપણું
**અ-મેય** વિ. [સં.] જેનું માપ કે પ્રમાણ લઈ ન શકાય તેવું, અમાપ. (૨) (લા.) અચિંત્ય, અજ્ઞેય
**અમેય-તા** સ્ત્રી. [સં] અમેય હોવાપણું
**અમેયાત્મા** વિ., પું. [+ સં. आत्मा, પું.] જેનું સ્વરૂપ માપી શકાય તેવું નથી તે (પરમાત્મા)
**અમેરિકન** વિ. [અં.] અમેરિકા દેશને લગતું
**અમેરિકા** પું. [અં.] આટલાન્ટિક અને પ્રશાંત મહાસાગરો વચ્ચે આવેલો વિશાળ ખંડ, નવી દુનિયા. (સંજ્ઞા.)
**અમેરિકી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] જુઓ 'અમેરિકન'.
**અ-મેરું** (અ:મેરું) વિ. [+ જુઓ 'મહેર' + ગુ. 'ઉ'. ત.પ્ર. (ગ્રા.)] બીજા બીજા ઉપર કૃપા નથી કરતું તેવું, નમેરું
**અ-મેળ** પું. [+ જુઓ 'મેળ'.] મેળનો અભાવ
**અમેળું** વિ. [ + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] મેળ વગરનું, ઢંગધડા વિનાનું. (૨) જુદું પડી ગયેલું. (૩) અઘટિત.

**અ-મૈથુની** વિ. [સં., પું.] નર-માદાના સંયોગ વિના ઉત્પન્ન થયેલું, અલિંગી, 'એસેક્સ્યુઅલ' (ન. દે.)
**અમો** (અ:મો) જુઓ 'અમે.'
**અ-મોક્ષ** પું. [સં.] મોક્ષનો અભાવ
**અ-મોઘ** વિ. [સં.] મોઘ–નિષ્ફળ નહિ તેવું, સફળ, સચોટ રામબાણ, અચૂક
**અમોઘ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] અમોઘ હોવાપણું
**અમોઘ–વિક્રમ** વિ. [સં] જેનું પરાક્રમ અફર છે તેવું
**અમોઘ–વીર્ય** વિ. [સં.] જેનું વીર્ય નિષ્ફળ નથી ગયું કે જતું તેવું. (૨) 'અમોઘ-વિક્રમ'
**અમોલ,**૦ક,૦ખ જુઓ 'અમૂલ[૨].'
**અમોલું** વિ. [+ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] અમૂલ્ય
**અ-મૌલિક** વિ. [સં.] મૌલિક નથી તેવું
**અમૌલિક-તા** સ્ત્રી. [સં] મૌલિક ન હોવાપણું
**અમ્પાયર** પું. [અં.] ક્રિકેટની રમતમાં તટસ્થ નિર્ણાયક
**અમ્મા** સ્ત્રી. [સં अम्बा > अम्मा મરા., હિં.માં જાણીતો. अम्बा શબ્દ દ્રવિડી છે અને સં.માં ઉછીનો] માતા, મા. (૨) (માનાર્થે) બા. (૩) ઉછેરનારી ધાવ
**અમ્મા(-મ્મી)-જાન** સ્ત્રી. [+ફા.] વહાલી માતા
**અમ્મી** સ્ત્રી. માતા
**અમ્માં-જાન** જુઓ 'અમ્માજાન'.
**અમ્લ** વિ. [સં.] ખાટું, ખટાશવાળું. (૨) ન. તેજાબ, 'એસિડ'
**અમ્લક** વિ. [સં.] થોડું ખાટું
**અમ્લ-કેશ(-સ)ર** ન. [સં.] બિજોરું
**અમ્લ-જનક** વિ. [સં.] ખટાશ લાવનારું
**અમ્લ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] ખટાશ
**અમ્લ-પંચક** (-પઞ્ચક) ન. [સં.] બોર કોકમ દાડમ ચૂકો અને અમ્લવેતસ એ પાંચ ચીજોનો જથ્થો અથવા જંબીરી-લીંબુ–ખાટાં અનાર–આંબલી–નારંગી અને અમ્લવેતસનાં ફળોનો સમૂહ. (વૈદ્યક.)
**અમ્લ-પિત્ત** ન. [સં.] પિત્તના વિકારનો રોગ. (વૈદ્યક.)
**અમ્લ-પ્રતિયોગી** વિ. [સં., પું.] ખટાશથી ઊલટા ગુણ ધરાવનારુ (ચૂનો વગેરે)
**અમ્લ-મય** વિ. [સં.] ખાટું
**અમ્લ-માપક યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] ખટાશ માપનારું યંત્ર, 'એસિડિમીટર'
**અમ્લ-મેહ** પું. [સં.] પેશાબમાં ખટાશ જવાનો એક રોગ. [(વૈદ્યક.)
**અમ્લ-રસ** પું. [સં.] ખાટો રસ
**અમ્લ-વર્ગ** પું. [સં.] ખાટો સ્વાદ આપનારી વનસ્પતિનો વર્ગ. (વૈદ્યક.)
**અમ્લ-વેતસ** ન. [સં.] એ નામની એક વનસ્પતિ
**અમ્લ-સાર** પું [સં.] આમલસારો ગંધક. (૨) લીંબુનો રસ. (૩) હરતાલ
**અ-મ્લાન** વિ. [સં.] ફીકું–ઉદાસ થઈ ન ગયેલું. (૨) ન કરમાયેલું. (૩) સ્વચ્છ. (૪) (લા.) તેજસ્વી
**અ-મ્લાનિ** સ્ત્રી. [સં.] ફીકાશનો અભાવ. (૨) ઉદાસીનો અભાવ

**અમ્લિકા** સ્ત્રી. [સં.] આંબલી–આમલીનું ઝાડ

**અમ્લિમા** સ્ત્રી. [સં., પું.] ખટાશ

**અમ્લી-કરણ** ન. [સં.] ખાટું બનાવવાની ક્રિયા

**અમ્લી-કૃત** વિ. [સં.] ખાટું બનાવેલું

**અમ્લીય** વિ [સં.] ખટાશવાળા ક્ષારવાળું, 'ઍસિડિક'

**અ-મ્લેચ્છ** વિ. [સં.] મ્લેચ્છ નથી તેવું, મ્લેચ્છ સિવાયનું (૨) (લા.) આર્ય

**અય્** કે.પ્ર. [સં. अयि] અરે, ઓ (સંબોધનમાં)

**અ-યજનીય** વિ. [સં.] યજન માટે અયોગ્ય, અપૂજ્ય. (૨) (લા.) સત્કાર થવા માટે અપાત્ર

**અ-યજ્ઞિ(-જ્ઞી)ય** વિ. [સં.] યજ્ઞને લગતું ન હોય તેવું, યજ્ઞમાં કામ ન લાગે તેવું. (૨) (લા.) પવિત્ર, શુદ્ધ. (૩) દિવ્ય

**અ-યતિ** પું. [સં.] યતિ નથી તેવો પુરુષ, ઇંદ્રિયદમન ન કરનારો પુરુષ

**અ-યતેંદ્રિય** (-યતેન્દ્રિય) વિ. [+સં. यत+इन्द्रिय] જેની ઇંદ્રિયો કાબૂમાં નથી તેવું. (૨) ચંચળ ઇંદ્રિયવાળું

**અ-યત્ન** પું. [સં.] યત્નનો અભાવ. (૨) વિ. વગર પ્રયત્ને બનનારું

**અ-યત્નકારી** વિ. [સં.] યત્ન કરનાર નથી તેવું, પ્રયત્ન ન કરનારું

**અયત્ન-કૃત** વિ. [સં.] યત્ન વિના કરેલું

**અયત્ન-લભ્ય** વિ. [સં.] યત્ન વિના મળી જાય તેવું

**અયત્ન-વાન** વિ. [+સં. °वान्, પું.] યત્ન ન કરનારું

**અયત્ન-સિદ્ધ** વિ. [સં.] વગર મહેનતે સિદ્ધ થયેલું

**અયત્ના** સ્ત્રી. [સં.] બેદરકારી. (જૈન.)

**અ-યથાર્થ** વિ. [+સં. यथा + अर्थ] અવાસ્તવિક, બરાબર નથી તેવું. (૨) જેવો અર્થ હોય તેવું નહિ. (૩) ભૂલભરેલું, ગેરવાજબી

**અયથાર્થ-જ્ઞાન** ન. [સં.] મિથ્યા-જ્ઞાન, ખોટું જ્ઞાન, ભ્રમ

**અયથાર્થ-તા** સ્ત્રી. [સં.] યથાર્થ ન હોવાપણું

**અયથાર્થાનુભવ** પું. [+સં. अनुभव] ભ્રમવાળું જ્ઞાન. (વેદાંત).

**અયન** ન. [સં.] જવું એ, ગમન, (૨) માર્ગ, રસ્તો. (૩) સ્થાન, ઠેકાણું. (૪) પ્રવેશદ્વાર. (૫) વર્ષમાં ધાર્મિક વગેરે ઉત્સવ ઊજવવાનો નક્કી કરેલો સમય. (૬) સૂર્યનો વિષુવવૃત્તની ઉત્તરે તેમજ દક્ષિણે જોવામાં આવતો માર્ગ (ઉત્તરાયણ અને દક્ષિણાયન). (ખ.) (૭) ક્રાંતિપાત, વિષુવવૃત્ત અને ક્રાંતિવૃત્ત એકબીજાને છેદે છે એ બિંદુ, સંપાત, 'ઇક્વિનોક્શિયલ પોઇન્ટ'. (ખ.) (૮) રાશિચક્રની ગતિ. (રાશિચક્ર દર વર્ષે ૫૪ વિકલા ખસે છે; ૬૬ વર્ષ અને ૮ મહિનામાં રાશિચક્ર વિષુવવૃત્તથી એક અંશ ચલિત થાય છે.) (ખ.)

**અયન-કલા** સ્ત્રી. [સં.] કોઈ આકાશી પદાર્થમાંથી ક્રાંતિવૃત્ત અને વિષુવવૃત્ત ઉપર દોરેલા બે લંબ ક્રાંતિવૃત્તને જે બિંદુમાં છેદે તે બે બિંદુઓ વચ્ચેનું અંતર. (જ્યો.)

**અયન-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] ચંદ્ર અને સૂર્યને ઉત્તર અને દક્ષિણ એ દરેક અયનમાં લાગતો સમય (સૂર્યના સંબંધમાં ૬ માસનો). (ખ.)

**અયન-ગતિ** સ્ત્રી. [સં.] એક વર્ષમાં થાય તેટલું અયનચલન, 'ટ્રેપિડેશન'. (ખ.) (૨) વિષુવવૃત્તની દક્ષિણમાં અને ઉત્તરમાં દેખાતી સૂર્યની ગતિ. (ખ.) (૩) વિષુવવૃત્ત અને ક્રાંતિવૃત્ત એકબીજાને જે બે બિંદુમાં છેદે છે તે સંપાત-બિંદુઓના પરિક્રમણને લીધે અયનકાળમાં પડતો ફરક (અયનગતિ એક વર્ષમાં ૫૦ વિકલા અર્થાત્ $\frac{૫}{૩૬૦}$ અંશ જેટલી છે.) (ખ.)

**અયન-ચલન** ન. [સં.] ક્રાંતિવૃત્ત ઉપર પૂર્વથી પશ્ચિમ તરફ અયન-બિંદુઓનું સરકવું એ, ચંદ્ર અને સૂર્યની ગતિનો ફેરફાર 'પ્રિસેશન ઑફ ધી ઇક્વિનૉક્સ'. (ખ.)

**અયન-પરિક્રમણ** ન. [સં.] ક્રાંતિવૃત્ત ઉપર પૂર્વથી પશ્ચિમ તરફ કોઈ પણ અયન-બિંદુનો સંપૂર્ણ એટલે ૩૬૦ અંશનો ફેરો, 'ટ્રૉપિકલ રેવોલ્યુશન'. (ખ.)

**અયન-પ્રદેશ** પું. [સં.] વિષુવવૃત્તની બંને બાજુએ ૨૩$\frac{૧}{૨}$ અંશ દૂર અને સમાંતર એવાં બે વર્તુળો વચ્ચેનો પ્રદેશ, ઉષ્ણકટિબંધનો ભાગ, 'ટ્રૉપિકલ રીજિયન'. (ખ.)

**અયન-બિંદુ** ન. [સં., પું.] ક્રાંતિવૃત્તના જે બિંદુએ ઉત્તરાયણ અથવા દક્ષિણાયન શરૂ કે પૂરું થાય છે તે વિષુવવૃત્તથી ઉત્તરે ૨૩$\frac{૧}{૨}$ અંશે અને દક્ષિણે ૨૩$\frac{૧}{૨}$ અંશે રહેલું બિંદુ 'સૉલ્સ્ટિસ' (ઉત્તર બાજુનું 'ઉત્તરાયણ-બિંદુ' અને દક્ષિણ તરફનું 'દક્ષિણાયન-બિંદુ). (ખ.)

**અયન-ભાગ** પું, [સં] ગ્રહોની ગતિના કાલ-અંશ કે ભાગ અયનાંશ. (જ્યો.)

**અયન-મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ,-ળ) ન. [સં.] અયનવૃત્ત, 'ઇક્લિપ્ટિક'. (ખ.)

**અયન-માસ** પું. [સં.] જેમાં અયન બદલાય-મકરસંક્રાંતિ અને કર્કસંક્રાંતિ થાય તે તે મહિનો. (જ્યો.). (૨) દિનમાન વગેરે જાણવા માટે અયનાંશ અનુસારે કલ્પેલો માસ. (જ્યો.)

**અયન-રાશિ** સ્ત્રી. [સં., પું.] કર્ક રાશિ અને મકર રાશિ એ પ્રત્યેક. (જ્યો.)

**અયન-રેખા** સ્ત્રી. [સં.] વિષુવવૃત્તને સમાંતર ઉત્તર તથા દક્ષિણ બાજુ પર ૨૩$\frac{૧}{૨}$ અંશ છેટે આવેલું વર્તુળ, 'ટ્રૉપિક ઑફ કૅન્સર એન્ડ કૅપ્રિકૉર્ન'. (ખ.)

**અયન-વૃત્ત** ન. [સં.] આકાશમાં જે માર્ગે સૂર્ય ફરતો દેખાય છે તે ગોળ રેખા, ક્રાંતિવૃત્ત, સૂર્યનો માર્ગ બતાવનારી કલ્પિત લીટી, સૂર્યમાર્ગ. (ખ.) (૨) વિષુવવૃત્તને સમાંતર ઉત્તર દક્ષિણ બાજુ પર ૨૩$\frac{૧}{૨}$ અંશ છેટે આવેલું વર્તુળ, ક્રાંતિમંડળ, ક્રાંતિવલય. (ખ.) (૩) સૂર્યના વાર્ષિક માર્ગના બે વિભાગ દેખાડનારી રેખા. (ખ.)

**અયન-સંક્રમ** (-સઙ્ક્રમ) પું., **–મણ** ન., **અયન-સંક્રાંતિ** (-સઙ્ક્રાન્તિ) સ્ત્રી. [સં.] ધન રાશિમાંથી મકર રાશિમાં અને મિથુન રાશિમાંથી કર્ક રાશિમાં જવું એ. (ખ..)

**અયન-સંધિ** (-સન્ધિ) પું., સ્ત્રી. [સં., પું.] અયન-સંક્રમણનું બિંદુ, 'સૉલ્સ્ટિશલ પોઇન્ટ'. (ખ.)

**અયનારંભ** (-રમ્ભ) પું. [+સં. आ-रम्भ] અયનની શરૂઆત જ્યાંથી થાય છે તે સમય. (જ્યો.)

**અયનાંત** (-નાન્ત) પું. [+સં. अन्त] અયનનો અંત જ્યાં થાય છે તે સમય, અયનનો સંધિકાળ. (જ્યો.) (૨) ક્રાંતિવૃત્તના જે બિંદુ ઉપર ઉત્તરાયણ અને દક્ષિણાયન પૂરાં થાય તે બિંદુ. (ખ.)

**અયનાંત-વૃત્ત** ન. [સં.] બંને અયનબિંદુઓમાં થઈને જનારું વર્તુળ, 'કૉલ્યૂર.' (ખ.)
**અયનાંશ** (-નાંશ) પું. [+ સં. अंश] સૂર્યની ગતિના કાળનો ભાગ, અયનભાગ. (જ્યો.) (૨) ઉત્તરાયણ અને દક્ષિણાયન વચ્ચેનું અંતર બતાવવા પાડેલા વિભાગોમાં એક વિષુવવૃત્તને જે બે બિંદુએ સૂર્યનું ક્રાંતિવૃત્ત વર્ષમાં બે વાર કાપે છે અને જ્યાં સૂર્ય આવવાથી રાત્રિદિવસ સરખાં થાય છે તે બિંદુઓમાંનું દરેક, વસંતસંપાત અને નક્ષત્રચક્રના આરંભ-બિંદુ વચ્ચેનું અંશાત્મક અંતર, 'પ્રિસેશન ઑફ ધી ઇક્વિનોક્સ'. (ખ.) (૩) ગ્રહોની ગતિનો અંશ કે ભાગ.(જ્યો.)
**અ-યશ** પું. [+ સં. यशस् ન.] અપયશ, અપકીર્તિ, બદનામી
**અ-યશસ્કર** વિ. [સં.] અપકીર્તિ કરનારું
**અ-યશસ્ય** વિ. [સં.] અપકીર્તિ કરાવે તેવું
**અયસ્કાંત** (-સ્કાન્ત) પું. [સં.] લોહચુંબક
**અ-યંત્રિત** (-યન્ત્રિત) વિ. [સં.] જેના ઉપર નિયંત્રણ નથી તેવું, બંધન વિનાનું, સ્વતંત્ર
**અયઃ-પાન** ન. [સં.] એ નામનું એ નરક. (સંજ્ઞા.)
**અ-યાચક** વિ. [સં.] ભિક્ષાવૃત્તિ ન કરનાર
**અયાચક-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] ભિક્ષાવૃત્તિ ન કરવાપણું
**અયાચક-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ભિક્ષાવૃત્તિ ન કરવાનું વ્રત. (૨) માગ્યા વિના મળી રહે તેના ઉપર કરવામાં આવતો જીવન-નિર્વાહ
**અ-યાચનીય** વિ. [સં.] ન માગવા જેવું
**અ-યાચિત** વિ. [સં.] નહિ માગેલું
**અ-યાચી** વિ. [સં., પું.] અયાચક. (૨) પું. બ્રાહ્મણોની એક અટક. (સંજ્ઞા.)
**અ-યાચ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'અ-યાચનીય'.
**અ-યાજનીય, અ-યાજ્ય** વિ. [સં.] જેને યજ્ઞ કરવાનો અધિકાર નથી તેવું. (૨) યજ્ઞના ઉપયોગમાં ન આવી શકે તેવું. (૩) બહિષ્કૃત
**અ-યાતયામ** વિ. [સં.] જેને એક પહોર પણ વીત્યો ન હોય તેવું. (૨) વાસી ન હોય તેવું, તાજું
**અયાશ** વિ. [અર. અય્યાશ્ (ફારસી અર્થ)] વિલાસી, એશ-આરામી. (૨) વિષયાસક્ત, વ્યભિચારી, લંપટ
**અયાશી** સ્ત્રી. [+ ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] વિલાસિતા, મોજમઝા. (૨) લંપટતા, વિષયાસક્તિ
**અયિ** કે.પ્ર. [સં.] અરે, હે
**અ-યુક્ત** વિ. [સં.] નહિ જોડાયેલું-જોડેલું. (૨) અજુગતું, અયોગ્ય, અનુચિત. (૩) અસત્ય, ખોટું. (૪) જેનું ચિત્ત કાબૂમાં નથી તેવું. (૫) અસંભવિત, 'ઍબ્સર્ડ' (ર. મ.)
**અયુક્ત-તા** સ્ત્રી. [સં.] અયુક્ત હોવાપણું
**અયુક્તાભાસી** વિ. [+ સં. आभासी, પું.] વિપરીત આભાસ આપતું, વિરોધાભાસી
**અ-યુક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] યુક્તિનો અભાવ, તર્કનો અભાવ. (૨) ન જોડાયેલ હોવાપણું. (૩) અયોગ્યતા, અસંબદ્ધતા
**અયુક્તિક** વિ. [સં.] જેમાં યુક્તિ નથી તેવું, અતાર્કિક. (૨) અયુક્ત, અયોગ્ય, ગેરવાજબી [દસ હજારની સંખ્યાનું
**અયુત**[1] ન. [સં.] દસ હજારની સંખ્યા. (૨) વિ. [સં., ન.]
**અ-યુત**[2] વિ. [સં.] નહિ જોડાયેલું [(તર્ક.)
**અ-યુતસિદ્ધ** વિ. [સં.] જેને જુદું અસ્તિત્વ ન હોઈ શકે તેવું.
**અ-યુત-સિદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] જુદા અસ્તિત્વનો અભાવ. (તર્ક.)
**અ-યુદ્ધ** ન. [સં.] યુદ્ધનો અભાવ
**અ-યુધ્ય** વિ. [સં.] જેની સામે યુદ્ધ ન કરાય તેવું
**અયે** કે.પ્ર. [સં.] અયિ, અરે, હે
**અ-યોગ** પું. [સં.] યોગ-જોડાણનો અભાવ. (૨) ન મળવા-પણું, અપ્રાપ્તિ, અલાભ. (૩) અનુચિતપણું. (૪) ગ્રહોનો કુયોગ, અવજોગ. (જ્યો.)
**અયો-ગોલક** પું. [સં.अयस् + गोलक, સંધિથી] લોખંડનો ગોળો
**અ-યોગ્ય** વિ. [સં.] યોગ્ય નહિ તેવું, અઘટિત, ગેરવાજબી. (૨) નાલાયક, કુપાત્ર
**અયોગ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અયોગ્ય હોવાપણું.
**અ-યોધ્ય** વિ. [સં.] જેની સામે લડાઈ ન કરી શકાય તેવું
**અ-યોનિ, -જ** વિ. [સં.] યોનિ (સ્ત્રી કે માદાના ગુહ્ય ભાગ) દ્વારા નહિ જન્મેલું, સ્વયંભૂ. (૨) અનાદિ
**અ-યોનિજા** સ્ત્રી. [સં.] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે લક્ષ્મી અને સીતા
**અ-યોનિ-સંભવ** (-સમ્ભવ) વિ. [સં.] જુઓ 'અયોનિજ.'
**અયો-રસ** પું. [સં. अयस् + रस, સંધિથી] લોખંડનો રસ
**અ-યૌક્તિક** વિ. [સં.] યુક્તિથી સિદ્ધ ન થનારું, તર્ક વિનાનું
**અ-યૌગિક** વિ. [સં.] વ્યુત્પત્તિથી નહિ આવેલું, રૂઢાર્થ.( વ્યા.)
**અય્યાર** વિ. [અર. 'અય્યાર્' -ઘણું હરફર કરનાર, ઉદ્ધત, અવિવેકી, ફા. માં 'ઠગ'] ધુતારું. (૨) ઢોંગી. (૩) ચાલાક, હોશિયાર. (૪) લુચ્ચું
**અય્યારગી** સ્ત્રી. [+ ફા. 'ગી' પ્રત્યય] દગો. (૨) ઢોંગ. (૩) ચાલાકી, લુચ્ચાઈ [લુચ્ચી સ્ત્રી
**અય્યારણી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઉ' ત.પ્ર. + 'અણી' સ્ત્રીપ્રત્યય]
**અય્યાશ** વિ. [અર., ફા. અર્થ] આરામથી જીવન ગુજાર-નાર, ભોગવિલાસી. (૨) વ્યભિચારી, વિષયાસક્ત, લંપટ
**અય્યાશી** સ્ત્રી. [+ ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] એશઆરામ, ભોગ-વિલાસ. (૨) વ્યભિચાર, વિષયાસક્તિ, લંપટતા
**અર** પું. [સં.] પૈડાનો આરો
**અરક** પું. [અર.; ફારસી અર્થ:] દવાઓને ગરમી ઉપર ઉકાળી એની વરાળ મારફત જે પ્રવાહી મેળવાય છે તે, સત્ત્વ, કસ, અર્ક [રંગનું ન હોય તેવું
**અ-રક્ત** વિ. [સં.] રાગ કે આસક્તિ વિનાનું. (૨) રાતા
**અ-રક્ષણ** ન. [સં.] રક્ષણનો અભાવ
**અ-રક્ષણીય** વિ. [સં.] જેનું રક્ષણ ન કરી શકાય તેવું
**અ-રક્ષિત** વિ. [સં.] રક્ષણ નથી થયું તેવું. (૨) રેઢું. (૩) ખુલ્લું, ઉઘાડું
**અ-રક્ષ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'અરક્ષણીય'.
**અરગજો** પું. [ફા. અર્ગજહ્] એક સુગંધીદાર પીળી ભૂકી
**અરગટ** પું. રાઈ અને બીજાં કેટલાંક ઘાસ તેમજ બાજરી વગેરેના મોલમાં દાણાની જગ્યાએ થતી ફૂગના પ્રકારનો રોગ
**અરગ(-ઘ)વું** અ.ક્રિ. [સં. अर्घ દ્વારા અર્ઘા. તદ્ભવ; ના.ધા.] યોગ્ય થવું, ઘટારત થવી. (૨) શોભવું, ઓપવું, દીપવું. **અરગા(-ઘા)વું** ભાવે., ક્રિ. **અરગા(-ઘા)વવું** પ્રે., સ.ક્રિ

**અરગા(-ઘા)વવું, અરગા(-ઘા)વું** જુઓ 'અરગ(-ઘ)વું' માં.

**અરછું** વિ. [પ્રા.] છીછરું, થોડી ઊંડાઈવાળું

**અરગોર** ન. અરગટના પ્રકારની ફૂગમાંથી તૈયાર કરવામાં આવતું શીઘ્ર પ્રસૂતિ કરાવનારું એક ઝેરી ઔષધ

**અરઘ** પું. [સં. अर्घ] જુઓ 'અર્ઘ.'

**અર-ઘટ્ટ, ૦ક** પું. [સં.] પાવઠી ઉપરનો ઘટમાળવાળો રેંટ

**અરઘટ્ટિકા** સ્ત્રી. [સં.] નાનો રેંટ, પગ-પાવઠી

**અરઘવું** જુઓ 'અરગવું'. **અરઘાવું** ભાવે., ક્રિ. **અરઘાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અરઘાવવું, અરઘાવું** જુઓ 'અરગ(-ઘ)વું'માં.

**અરઘિયું** ન. [જુઓ 'અરઘ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] સંધ્યાનાં પાત્રોમાંનું સૂર્ય વગેરેને અર્ઘ આપવાનું માછલીના આકાર-વાળું ધાતુનું સાધન

**અરચવું** સ.ક્રિ. [સં. अर्च्, અર્વા. તદ્ભવ] અર્ચા કરવી, પૂજા કરવી. **અરચાવું** કર્મણિ, ક્રિ. **અરચાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અરચા** સ્ત્રી. [સં. अर्चा, અર્વા. તદ્ભવ] અર્ચન, પૂજન, પૂજા. (૨) સૌભાગ્યવતી સ્ત્રીઓ માંગલિક પ્રસંગે કપાળ ઉપર કરે છે એ અર્ચા, પીયળ

**અરચાવવું, અરચાવું** જુઓ 'અરચવું'માં.

**અ-રચિત** વિ. [સં.] નહિ રચેલું

**અરચૂરણ-પરચૂરણ, અરચૂરણ-બરચૂરણ** ન. [જુઓ 'પરચૂરણ' દ્વિર્ભાવ અને 'પ'>'બ'] જુઓ 'પરચૂરણ'.

**અરજ[1]** સ્ત્રી. ગર્ભવતી સ્ત્રીને અમુક જાતનો ખોરાક ખાવાની થતી ઇચ્છા, દોહદ, ભાવો. [**૦પડવી** (રૂ. પ્ર.) એ સમયે ખાવાની ઇચ્છા થવી]

**અરજ[2]** સ્ત્રી. [અર. અર્દ્] કોઈ પણ કામ અંગે નમ્રતાથી હકીકત કહી કરવામાં આવતી વિનંતિ. (૨) નિવેદન, દરખાસ્ત. [**૦ગુજારવી** (રૂ. પ્ર.) અરજ કરવી. **૦સાંભળવી** (રૂ. પ્ર.) અરજ ધ્યાનમાં લેવી]

**અરજણ, -ણિયો** પું. [(પ્રા.) સં. अर्जुन, અર્વા. તદ્ભવ + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] પાંચ પાંડવોમાંનો ત્રીજો પાંડવ. (સંજ્ઞા.)

**અરજ-દાર** વિ. [જુઓ 'અરજ[2]'+ફા. પ્રત્યય] અરજ કરનાર, અરજી કરનાર

**અરજ-બેગી** વિ. [+ફા.] સત્તાધીશ પાસે અરજ લઈ જનારું, અરજી રજૂ કરનારું, વિજ્ઞાપક

**અરજ-વાન** વિ. [+ સં. °વાન્ પું.] અરજદાર, અરજ કરનારું

**અ-રજસ્ક** વિ. [સં.] રજ-ધૂળ વિનાનું, સ્વચ્છ. (૨) રજોગુણ વિનાનું. (૩) વાસના-મનોવિકાર વિનાનું

**અરજંટ** (અરજન્ટ) જુઓ 'અર્જંટ'.

**અરજાંગ, -ગી, -ગું** વિ. સુવાંગ, પોતાનું જ, પોતાની માલિકીનું

**અરજી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અરજ[2]', + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અરજ કે ફરિયાદ જેમાં લખી હોય તે કાગળ. [**૦ કાઢી નાખ(-નાં)ખવી** (રૂ.પ્ર.) આવેલી અરજી રદ કરવી, **૦સાંભળવી** (રૂ.પ્ર.) અરજી ઉપર ધ્યાન આપવું]

**અરજી-ફૉર્મ** ન. [+અં.] અરજી કરવા માટેનું છાપેલું પતાકડું

**અરજોરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અરજોરો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ત્રિજ્યા, વ્યાસનો અર્ધભાગ. [**૦ ફેરવવી** (રૂ. પ્ર.) મધ્ય-બિંદુ ઉપર દોરીનો છેડો રાખી ત્રિજ્યા જેટલી લંબાઈ લઈ ગોળાઈ ફેરવવી]

**અરજોરો** પું. મોટી અરજોરી

**અરજો(-ઝો)ળ, -ળે** ક્રિ. વિ. લટકતું-અધ્ધર હોય એમ, અધ્ધરતાલ. (૨) અનિશ્ચિત. [**-ળે ચડ(-ઢ)વું** (રૂ. પ્ર.) વાત અમુકરર કે લટકતી હોવી]

**અરજો(-ઝો)ળો** પું. [પ્રા.] ગોળાકાર કરવાના ઉપયોગનું પાવડા આકારનું લાકડાનું બનાવેલું કુંભારનું એક સાધન. (૨) ઓળંભો. (૩) લક્કડકામમાં વપરાતો લોઢાનો કંપાસ, વર્તુળ દોરવાનું યંત્ર

**અરડ** (-ડય) સ્ત્રી. [અર. 'અર્દ્' ઘોડાનું એક બાજુ જવું, જૂ. ગુ.] વક્ર, સ્વભાવ, આડાઈ

**અરડાવું** અ. ક્રિ. પિલાવું, દુઃખી થવું. (૨) આળસ મરડવું, બગાસાં ખાવાં. (૩) (લા.) રાડ પાડવી, બરાડા પાડવા. (૪) (ભેંસ વગેરેનું) ખાંભરડવું

**અરડૂસી** સ્ત્રી. [સં. अटरुष, પું.] એક જાતનો ઔષધિ-છોડ, વાસા (રક્તપિત્ત ક્ષય અને ઉધરસ ઉપર ઉપયોગની)

**અરડૂસો** પું. [સં. अरलु.; સં.ના अटरुष સાથે સંબંધ નથી; સાદૃશ્ય-સંબંધ] અરડૂસીથી ભિન્ન જાતનું એક ઝાડ

**અરડો** પું. [રવા.] મૂર્ખ માણસે ગમે તેમ બોલેલો શબ્દ

**અરણવ** પું. [સં. अर्णव, અર્વા. તદ્ભવ] જુઓ 'અર્ણવ'.

**અરણિ(-ણી)** સ્ત્રી. [સં.] એ નામની એક વનસ્પતિ (યજ્ઞમાં અગ્નિ સળગાવવા એની સૂકી ડાંખળીઓ સામસામી ઘસવામાં આવતી.)

**અરણું** વિ. [સં आरण्यक] અરણ્યને લગતું

**અરણો પાડો** પું. [+ જુઓ 'પાડો.'] જંગલી પાડો

**અરણ્ય** ન. [સં.] રાન, જંગલ, વન, વગડો

**અરણ્ય-દ્વાદશી** સ્ત્રી. [સં.] માગસર માસની બારસ અને એ દિવસે કરવામાં આવતું એક વ્રત

**અરણ્ય-રુદન, અરણ્ય-રુદિત** ન. [સં.] (લા.) કોઈ સાંભળે નહિ તેવા સ્થાનમાં કરવામાં આવેલી રોકકળ. (૨) (લા.) નિરર્થક વિનવણી

**અરણ્ય-વાસ** પું. [સં.] જંગલમાં જઈ કરવામાં આવતો નિવાસ, જંગલમાં જઈ રહેવું એ

**અરણ્યવાસી** વિ. [સં., પું.] જંગલમાં જઈ રહેલું, વનવાસી. (૨) જંગલી

**અરણ્ય-વ્રત** ન. [સં.] જુઓ 'અરણ્ય-દ્વાદશી'.

**અરણ્ય-ષષ્ઠી** સ્ત્રી. [સં.] જેઠ સુદિ છઠ્ઠ અને એ દિવસે સંતાન-વૃદ્ધિ માટેનું કરાતું એક સ્ત્રીવ્રત

**અરણ્યું** વિ. [પ્રા.] દુજાણા વિનાનું

**અ-રતિ** સ્ત્રી. [સં.] રતિ-આસક્તિનો અભાવ. (૨) પ્રેમનો અભાવ

**અરતી** સ્ત્રી. વાંસના લાકડાની નીચે નાખેલું લોઢાનું ચોરસ અને ઉપરથી ગોળ માથાવાળું રાંપી જેવું ઓજાર, ખરપિયો

**અ-રથ[1]** વિ. [સં.] રથ વિનાનું

**અરથ[2]** પું. [સં. अर्थ, અર્વા. તદ્ભવ] ખપ, ઉદ્દેશ, હેતુ

**અરથિયું** વિ. [જુઓ 'અરથ[2]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] અર્થી, ગરજાઉ

**અ-રથી** પું. [સં.] જે રથી રથ ઉપર લડનારો નથી તેવો યોદ્ધો

**અરથે** નામ. [સં. अर्थे સા. વિ., એ. વ., અર્વા. તદ્ભવ] માટે, વાસ્તે, સારુ, કાજે

**અરદલી** પું. [અં. ઑર્ડર્લી] અમલદારની તહેનાતમાં રહેનારો લશ્કરી માણસ. (૨) સંદેશા લઈ જનારો સિપાઈ કે પટાવાળો

**અરદાશ(-સ)** સ્ત્રી. [અર. અર્દ્+ફા. દાસ્તૂ] લિખિત અરજી, વિનંતિપત્ર. (૨) અરજી, અરજ, વિનંતિ, માગણી

**અરધ** જુઓ 'અડધ.'

**અરધ-ઉઘાડું** જુઓ 'અડધ-ઉઘાડું'.

**અરધ-ઊરધ** વિ. [સં. अधस् + ऊर्ध्व] સર્વત્ર રહેલું હોય તેવું

**અરધ-પસાર** જુઓ ' અડધ-પસાર'.

**અરધ-પંચાળ** (-પઞ્ચાળ) જુઓ 'અડધ-પંચાળ'.

**અરધા-અરધું** જુઓ 'અડધા-અડધું'.

**અરધાં** જુઓ 'અડધાં'.

**અરધિયાણ** જુઓ 'અડધિયાણ'.

**અરધિયું** જુઓ 'અડધિયું'.

**અરધિયો** જુઓ 'અડધિયો'.

**અરધી** જુઓ 'અડધી'.

**અરધું** જુઓ 'અડધું'.

**અરધું-પરધું** જુઓ 'અડધું-પડધું'.

**અરધેરું**, ૦ક જુઓ 'અડધેરું, ૦ક'.

**અરધો** જુઓ 'અડધો'.

**અરધો-અરધ** જુઓ 'અડધો-અડધ'.

**અરપવું** સ. ક્રિ. [સં. अर्पं, અર્વા. તદ્ભવ] અર્પણ કરવું, બક્ષિસ આપવું, ધરી દેવું. **અરપાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અરપાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અરપાવવું, અરપાવું** જુઓ 'અરપવું'માં.

**અરબ** પું. [અર.] અરબસ્તાનનો વતની. (સંજ્ઞા.) (૨) અરબસ્તાન દેશ. (સંજ્ઞા.)

**અરબ-ખરબ** વિ. [સં. अर्बुद-खर्व] (લા.) અસંખ્ય

**અરબડવું** (અ:રબડવું) અ.ક્રિ. હરબડવું, લથડિયાં ખાવાં. **અરબડાવું** ભાવે., ક્રિ. **અરબડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અરબડાવવું, અરબડાવું** જુઓ 'અરબડવું'માં.

**અરબ-સ્તાન** ન., પું. [જુઓ 'અરબ'+ફા.] અરબ લોકોનો દેશ. (સંજ્ઞા.)

**અરબા** પું., બ.વ. [અર. અર્બદહ્] કજિયો, ટંટો. (૨) જંગ લડાઈ, યુદ્ધ. [૦ઊઠવા (રૂ.પ્ર.) ગુસ્સાથી સામે થવું. ૦પીને આવવું (કે જવું) (રૂ.પ્ર.) ગુસ્સા ભરેલી વાણી સામે ટકાવી રાખવું]

**અરબી** વિ. [અર.] અરબને લગતું. (૨) અરબસ્તાનનું. (૩) સ્ત્રી. અરબસ્તાનની ભાષા. (સંજ્ઞા.)

**અરબી-સમુદ્ર** પું. [સં.] આફ્રિકા અને ભારત વચ્ચે આવેલો સમુદ્ર, જૂનો લાટનો સમુદ્ર. (સંજ્ઞા.)

**અ-રમણીય** વિ. [સં.] રમણીય-મનોહર નહિ તેવું. (૨) આનંદ ન આપે તેવું. (૩) (લા.) વરવું, બદસૂરત

**અરમાન** ન., એ.વ., બ.વ. [તુર્કી. અમાન્] અભિલાષ, ઇચ્છા, ઉમેદ. [૦ખાટાં કરી નાખવાં (રૂ.પ્ર.) ઇચ્છાનો નાશ કરી નાખવો. ૦ઊતરી જવું (રૂ.પ્ર.) વટ નાશ પામવો]

**અરમાર** સ્ત્રી. [પોર્ચુ. આર્માદા] દરિયાઈ લશ્કરી વહાણોનો કાફલો, નૌકાસૈન્ય

**અરમારી**[1] વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] નૌકાસૈન્યને લગતું

**અરમારી**[2] સ્ત્રી. [પોર્ચુ. આર્માંરિયો, આલ્માંરિયો] જુઓ 'અલમારી'.

**અ-રમ્ય** વિ. [સં.] રમ્ય નથી તેવું, અરમણીય. (૨) (લા.) કદરૂપું, બેડોળ, વરવું, બદસૂરત

**અરમ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] રમણીયતાનો અભાવ

**અરર, ૦ર** કે.પ્ર. [રવા.] ચિંતા-દિલગીરી-દુઃખ-ભય વગેરે બતાવતો ઉદ્ગાર [તંદુરસ્ત

**અરલ** વિ. [સૌ.] જાડું, ધીંગું. (૨) મૂર્ખ. (૩) નીરોગી,

**અરલ(-ળ)વો** પું. [સં. अरलु] જુઓ 'અરડૂસો.'

**અરલી** સ્ત્રી. એક જાતની ભાજી

**અરલું** ન., **-લો** પું. લાકડાંનો ઝાંપો

**અ-રવ** વિ. [સં.] અવાજ વિનાનું, શાંત, ચૂપકીદીવાળું

**અરવડવું** (અ:રવડવું) અ.ક્રિ. જુઓ 'હરબડવું', 'અરબડવું'. (૨) ગોથાં ખાવાં. **અરવડાવું** ભાવે., ક્રિ. **અરવડાવવું** પ્રે. સ.ક્રિ.

**અરવડાવવું, અરવડાવું** જુઓ 'અરવડવું'માં.

**અરવલી(-લ્લી)** પું. ['આડાવલી'નું અંગ્રેજીકરણ] જેમાં આબુ પર્વત આવી જાય છે તે પારિયાત્ર સુધીની પર્વતમાળા, આડાવલી, આડાવલો, આડો પહાડ. (સંજ્ઞા.)

**અરવા** પું., **-વાં** ન., બ.વ. [અર. 'રૂહ્'નું બ.વ. અર્વાહ્] આત્મા. (૨) અંતઃકરણ, મન

**અરવિંદ** (-વિન્દ) ન. [સં.] કમળ [મુખવાળી સ્ત્રી

**અરવિંદ-મુખી** (-વિન્દ-) વિ., સ્ત્રી. [સં.] કમળના જેવા

**અરવિંદા** (-વિન્દા) સ્ત્રી. [સંસ્કૃત છાયાનું] હિંદુ ઉચ્ચ વર્ણોમાં સ્ત્રીઓનું એક નામ. (સંજ્ઞા.)

**અરશ(-સ)-દરશ(-સ)** વિ. [(સૌ.) સં. आदर्श] અસલ જેવું જ, આબેહૂબ, હૂબહૂ

**અરશાકા** સ્ત્રી. લાખ નામનો વનસ્પતિના રસનો પ્રકાર

**અરશી** પું. કૂવો

**અ-રસ** વિ. [સં.] રસહીન, નીરસ, (૨) (લા.) સાર વિનાનું, અસાર

**અ-રસજ્ઞ** વિ. [સં.] રસ નહિ સમજનારું, અરસિક, બોથડ

**અરસ-દરસ** જુઓ 'અરશ-દરશ'.

**અરસ-પરસ** ક્રિ.વિ. [સં. परस्परम् દ્વારા] પરસ્પર, અન્યોન્ય. (૨) માંહોમાંહે, અંદર અંદર. (૩) સામસામું, સાટોસાટ

**અરસાહાર** પું. [સં. अ-रस+आहार] નીરસ ખોરાક

**અ-રસિક** વિ. [સં.] રસ વગરનું, નીરસ, મઝા ન પડે તેવું, કાવ્યશાસ્ત્રના રસોની સમઝ ન ધરાવનારું, અરસજ્ઞ

**અરસિક-તા** સ્ત્રી. [સં.] રસિકતાનો અભાવ

**અરસો** પું. [અર. 'અર્સહ્' આંગણું, વાડો, પણ ફા. ખુલ્લી જગ્યા, જ્યારે ઉર્દૂમાં ઢીલ-વિલંબ] મુદત, વચગાળાનો સમય. (૨) અવસર

**અર(-રિ)હંત** (-હન્ત) પું. [સં. अर्हत्] પૂજ્ય, સંમાનનીય. (૨) બૌદ્ધ ધર્મના પ્રવર્તક બુદ્ધ. (બૌદ્ધ). (૩) જૈન ધર્મના તીર્થંકર. (જૈન.)

**અરહું** ક્રિ.વિ. [સં. आरात् + खलु] નજીક, પાસે

**અરહું-પરહું, અરહો-પરહો** ક્રિ.વિ. [સં. आरात्-खलु + परतः] આસપાસ, આમતેમ

અરહૂડી સ્ત્રી. [ગ્રા.] છડામાં એટલે હળના એ નામના ભાગમાં મારેલી લાકડાની ખીલી
અરળવો જુઓ 'અરલવો'-'અરડૂસો.'
અ-રંજિત (-રઞ્જિત) વિ. [સં.] રાજી ન કર્યું હોય-થયું હોય તેવું [સાપ
અરંડવો (અરણ્ડવો) પું. એક જાતનો નાનો અને જાડો
અરંદા (અર-દા) વિ. સામે આવનાર, સામા પક્ષનું, શત્રુ
અરાઈ સ્ત્રી. મોટી ઈંઢોણી, સૂંથિયું
અરાખડું ન. [સં. આ-લેખ પું.] બે પદાર્થ એકબીજાની સાથે દબાણમાં આવ્યાથી એઓના ઉપર એકબીજાની પડતી છાપ, રેખાકાર, સળ, ભાત. (૨) ચિત્ર ઉપર પાતળો કે તેલિયો કાગળ મૂકી દોરેલો આકાર. (૩) આકૃતિ ઉતારવા માટે ચિત્રની ઉપર મૂકવામાં આવતો તેલિયો કાગળ
અ-રાગ પું. [સં.] રાગ-આસક્તિનો અભાવ. (૨) (લા.) ટંટો, અણબનાવ. (૩) વિ. આસક્તિ વિનાનું, વિરક્ત
અરાગી વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અરાગ (૩).'
અ-રાજક વિ. [સં.] જ્યાં રાજા કે કોઈ શાસક નથી તેવું. (૨) બંદોબસ્ત વિનાનું, અંધાધૂંધીવાળું. (૩) ન. અરાજકતા, અંધાધૂંધી
અરાજક-તા સ્ત્રી. [સં.] અરાજક, અંધાધૂંધી, અવ્યવસ્થા, 'ઍનાર્કી'. (૨) શાસનીય સત્તાનો અભાવ
અરાજકતા-વાદ પું. [સં.] રાજાનો પ્રજા ઉપર શાસન કરવાનો હક્ક નથી એવા પ્રકારનો વાદ-સિદ્ધાંત, 'ઍનાર્કિઝમ'
અરાજકતાવાદી વિ. [સં., પું.] અરાજકતાવાદમાં માનનારું, અંધાધૂંધી ફેલાવવામાં માનનારું, અરાજ્યવાદી, 'ઍનાર્કિસ્ટ'
અ-રાજકીય વિ. [સં.] રાજાને કે રાજ્યને લગતું ન હોય તેવું (૨) અરાજક [તેવું
અ-રાજદ્વારી વિ. [સં., પું.] રાજદ્વારી-રાજ્યને લગતું ન હોય
અ-રાજન્ય વિ. [સં.] રાજાને લગતું ન હોય તેવું. (૨) ક્ષત્રિય ન હોય તેવું
અ-રાજ્ય ન. [સં.] રાજ્યસત્તાનો અભાવ, અરાજક-તા
અરાજ્ય-વાદ પું. [સં.] અરાજકતાવાદ, 'ઍનાર્કી'.
અરાજ્યવાદી વિ. [સં., પું.] અરાજકતાવાદી, 'ઍનાર્કિસ્ટ'
અ-રાટા પું., બ.વ. [ સં. अ-राज्->राट् ] રાજા વગરના લોકો (૨) લુટારા
અરાટી સ્ત્રી. એ નામનું વેલાની પેઠે પથરાતું કાંટાળું ખેરના જેવાં પાંદડાંવાળું એક ઝાડ
અરાડ(-ઢ) જુઓ 'અઢાર'.
અરાડ(-ઢ)-મું જુઓ 'અઢાર-મું'.
અરાડવું[૧] જુઓ 'આરડવું'.
અરાડવું[૨] જુઓ 'અડાડવું'
અરાડાં(-ઢાં) જુઓ 'અઢારાં'.
અરાઢ જુઓ 'અઢાર'.
અરાઢ-મું જુઓ 'અઢાર-મું.'
અરાઢાં જુઓ 'અઢારાં'.
અરાતિ પું. [સં.] શત્રુ
અ-રાની વિ. [+જુઓ 'રાની.'] જંગલી ન હોય તેવું, જંગલને લગતું ન હોય તેવું

અરાબો પું. [ અર. અર્‌રાબહ્ ] તોપની ગાડી. (૨) ગાડું, (૩), (ફારસી દ્વારા) ઘરખટલો, કુટુંબ પરિવાર. (૪) (લા.) જાળ, યુક્તિ, પ્રપંચ, છળ [વગરવ્યાજુ
અ-રામ વિ. [સં. राम નો ગુ. અર્થ 'વ્યાજ'] વ્યાજ વિનાનું,
અરારૂટ જુઓ 'આરારૂટ'.
અરાવલિ(-લી,-ળિ,-ળી) સ્ત્રી. [સં.] પૈડાંમાંના આરાઓની પંક્તિ
અ-રાષ્ટ્ર ન. [સં.] જે સ્વતંત્ર રાષ્ટ્ર નથી તેવું-ખંડિયું રાજ્ય
અ-રાષ્ટ્રિક વિ. [સં.] અરાષ્ટ્ર. (૨) પું. લુટારો
અ-રાષ્ટ્રિય વિ. [સં.. પ્રમાણે 'રાષ્ટ્રીય' અસ્વીકાર્ય છે.] રાષ્ટ્રિય નહિ તેવું, રાષ્ટ્ર વિરુદ્ધનું
અરિ પું. [સં.] શત્રુ. (૨) (લા.) કામ-ક્રોધ-લોભ-મોહ-મદ-મત્સર એ છ આંતરિક શત્રુઓમાંનો પ્રત્યેક
અરિ-કટક ન. [સં.] શત્રુનું સૈન્ય
અરિ-કંટક (-કણ્ટક) પું. [સં.] શત્રુરૂપી કાંટો
અરિકા ન. [ અં. ઍરિકા ('પામ') ] તાડની એક જાત
અરિ-કુલ(-ળ) ન. [સં.] શત્રુનું કુળ
અરિ-ગણ પું. [સં.] શત્રુઓનો સમૂહ
અરિ-ગંજણું (-ગઞ્જણું) વિ. [સં अरि + गञ्जनक->પ્રા. गंजणअ], અરિ-ગંજન[૧] (-ગઞ્જન) વિ. [સં.] શત્રુને હરાવનાર
અરિ-ગંજન[૨] (-ગઞ્જન) ન. [સં.] શત્રુ પર વિજય
અરિ-ઘ્ન વિ. [સં. શત્રુનો નાશ કરનાર
અરિ-જિત વિ. [સં. ˚जित् ] શત્રુ ઉપર વિજય મેળવનાર
અરિડું ન. [+ગુ. 'ડું' તુચ્છતાવાચક ત.પ્ર.] નમાલો શત્રુ
અરિ-દમન[૧] ન. [સં.] શત્રુને દબાવવાની ક્રિયા
અરિ-દમન[૨] વિ. [સં.] શત્રુને દબાવનાર
અરિ-દલ(-ળ) ન. [સં.] શત્રુનું સૈન્ય
અરિ-મર્દન[૧] ન. [સં.] શત્રુને કચડી નાખવાની ક્રિયા
અરિ-મર્દન[૨] વિ. [સં.] શત્રુને કચડી નાખનારું
અરિયાં-પરિયાં ન., બ.વ. [જુઓ 'અરિયું-પરિયું'.] બાપદાદા, પૂર્વજો. (૨) વંશજો [પછીનો વંશજ
અરિયું-પરિયું ન. [જુઓ 'પરિયું'નું દ્વિત્વ.] પૂર્વનો અને
અરિસ્યા સ્ત્રી. [સં. ईर्ष्या, અર્વા. તદ્‌ભવ] અદેખાઈ
અરિ-ષટ્ક ન. [સં.] (લા.) કામ-ક્રોધ-લોભ-મોહ-મદ-મત્સર એ આંતરિક છ શત્રુઓનો સમૂહ
અ-રિષ્ટ ન. [સં.] દુર્ભાગ્ય, કમનસીબી. (૨) મૃત્યુનું ચિહ્‌ન. (૩) મદ્ય, આસવ. (૪) [પું.] અરીઠાનું ઝાડ. (૫) લીંબડાનું ઝાડ. (૬) શત્રુ. (૭) વિ. રિષ્ટ, અશુભ
અરિષ્ટ-કારી વિ. [સં., પું.] અશુભ, નુકસાનકારક
અરિષ્ટ-નેમિ પું. [સં.] ઋગ્વેદનો એ નામનો એક ઋષિ. (સંજ્ઞા.) (૨) જૈનોના બાવીસમા તીર્થંકર નેમિનાથ. (જૈન.)
અરિષ્ટિકા સ્ત્રી. [સં.] અરીઠાનું ઝાડ, અરીઠી
અરિ-સૂદન વિ. [સં.] શત્રુનો સંહાર કરનાર
અરિહંત (અરિહન્ત) જુઓ 'અરહંત'.
અરિ-હા પું. [સં. °हन्, પ. વિ., એ.વ.] શત્રુનો સંહારક
અરિં-દમ (અરિન્દમ) વિ. [સં.] શત્રુને દબાવનાર
અરીઠી સ્ત્રી. [સં. अरिष्टिका->પ્રા. अरिट्ठिआ] અરીઠાનું ઝાડ
અરીઠું ન., -ઠો, પું. [સં. अरिष्टक->अरिट्ठअ-] અરીઠીનું ફળ

**અરી-ભવન** ન. [સં.] પ્રકાશ ગરમી વગેરેનાં કિરણોનો એક બિંદુમાંથી આરાની જેમ ચોમેર ફેલાવો, 'રેડિયેશન'
**અરીલ** પું. [પ્રા. अरिल्ला] એ નામનો ૧૬ માત્રાનો માત્રામેળ એક છંદ, અડિયલ. (પિં.)
**અરીસો** જુઓ 'આરીસો'. (૨) ડોકમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું
**અ-રુગ્ણ** વિ. [સં.] સાજું, નીરોગી, તંદુરસ્ત
**અરુગ્ણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] નીરોગિતા, તંદુરસ્તી
**અ-રુચતું** વિ. [+ જુઓ 'રુચવું' + 'તું' વર્ત.કૃ.] અણગમતું, નાપસંદ. (૨) ન ગોઠતું, ન ફાવતું. (૩) ન ભાવતું
**અ-રુચિ** સ્ત્રી. [સં.] રુચિનો અભાવ, અભાવો. (૨) અણગમો, અપ્રીતિ. (૩) (લા.) ઘૃણા, તિરસ્કાર. (૪) અસુખ, બેચેની. (૫) ભૂખનો અભાવ
**અરુચિ-કર** વિ. [સં.] અરુચિ કરાવનારું. (૨) કઢંગું, બેડોળ
**અ-રુચિર** વિ. [સં.] મનગમતું નહિ તેવું, અસુંદર, અરમણીય
**અરુચિર-તા** સ્ત્રી. [સં.] અરુચિર હોવાપણું
**અ-રુચ્ય** વિ. [સં.] ન ગમે તેવું. (૨) અસુંદર
**અરુણ** વિ. [સં.] રતાશ પડતું, લાલાશવાળું. (૨) (લા.) સોનેરી (૩) પું. (પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે) સૂર્યનો સારથિ. (સંજ્ઞા.)
**અરુણ-ચિત્ર** ન. ['અરુણ'ને પગ નથી હોતા એવી પૌરાણિક માન્યતાને કારણે] ધડની ઉપરની આકૃતિ, 'બસ્ટ'
**અરુણ-પ્રકાશ** પું. [સં.] પરોઢિયે વિકસતું આવતું પૂર્વ દિશાનું પ્રકાશ પાથરતું અજવાળું, ભઠકલું
**અરુણ-મૂર્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અરુણ-ચિત્ર'.
**અરુણ-રંગ** (-રઙ્ગ) પું. [સં.] પરોઢિયાની આકાશની લાલાશ
**અરુણાચલ(-ળ-)** પું. [+સં. अचल] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે પૂર્વ દિશામાં જ્યાંથી સૂર્ય ઊગતો જણાય છે ત્યાંનો પર્વત. (સંજ્ઞા.) [અરુણનો નાનો ગરુડ
**અરુણાનુજ** પું. [+ સં. अनुज] (પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે)
**અરુણાભ** વિ. [+સં आभा, સ્ત્રી., બ.વ્રી.], **અરુણિત** વિ. [સં.] રતૂમડા પ્રકાશવાળું
**અરુણિમા** સ્ત્રી. [સં., मन् પું., પ.વિ., એ.વ.] લાલાશ
**અરુણું** વિ. [સં अरुण + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] લાલાશ પડતું, સુરખી ભરેલું
**અરુણોદય** પું. [સં. अरुण + उदय] પૂર્વ દિશામાં પરોઢ વખતે જોવામાં આવતો લાલાશ ભરેલો પ્રકાશ. (૨) પરોઢ
**અ-રુદિત** વિ. [સં] જે રડ્યું નથી તેવું, નહિ રડેલું
**અ-રુદ્ધ** વિ. [સં.] નહિ અટકાવેલું, નહિ રોકેલું
**અરુવો** પું, નાગરવેલના પાન જેવાં પાનવાળો એક વેલો (જેનાં કંદ શાક માટે વપરાય છે.) [નજીકનું, પાસેનું
**અરું** (અ:રું) વિ. [સં. आवृत-लघु] જુઓ 'અરહું'.
**અરું-પરું** (અ:રું-પ:રું) ક્રિ.વિ. [જુઓ 'અરહું-પરહું.'] આજુબાજુ આસપાસ અહીં-તહીં
**અરુંઝવું** જુઓ 'અરઝવું'. **અરુંઝાવું** ભાવે., ક્રિ. **અરુંઝાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**અરુંઝાવવું, અરુંઝાવું** જુઓ 'અરુંઝવું'માં.
**અ-રુંધતી** (અરુન્ધતી) સ્ત્રી. [સં.] વસિષ્ઠ ઋષિની પત્ની. (સંજ્ઞા.) (૨) ઉત્તરાકાશમાં સપ્તર્ષિના છઠ્ઠા તારા પાસેના બારીક તારાની સંજ્ઞા. (સંજ્ઞા.) (ખ.)
**અરુંધતી-કેશ** (અરુન્ધ-) પું. [સં.] એક નક્ષત્ર, 'કોમા' (ખ.)
**અરુંધતી-દર્શન-ન્યાય** (અરુન્ધતી-) પું. [સં.] અરુંધતીનો તારો દેખાડવા જેવું દૃષ્ટાંત, જાણીતા ઉપરથી અજાણ્યા તરફ જવાનો સિદ્ધાંત. (-ન્યાય.)
**અ-રૂક્ષ** વિ. [સં.] રૂક્ષ નહિ તેવું, નરમ, સુંવાળું
**અરૂઢ** વિ. [ગ્રા.] વધારે પડતું મોટું. જોરાવર, બળવાન, લેઠકું
**અરૂઢ-ધજ** વિ. [(ગ્રા.) + સં ध्वज અર્વા. તદ્ભવ] ઘણી દોલતવાળું, લાખોપતિ, કરોડાધિપતિ
**અ-રૂઢ** વિ. [સં.] નહિ ઊગેલું. (૨) મૂળિયાં દૃઢ નથી થયાં તેવું. (૩) વપરાશમાં ન હોય તેવું, રૂઢ થયું ન હોય તેવું, પ્રચલિત ન હોય તેવું [વિનાનું
**અ-રૂપ** વિ. [સં.], **-પી** વિ. [સં., પું.] રૂપ વિનાનું, આકાર
**અરૂપ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] અરૂપીપણું, આકારનો અભાવ
**અરૂંઝવું** અ.ક્રિ. [ગ્રા.] નમવું. **અરૂંઝાવું** ભાવે., ક્રિ. **અરૂંઝાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**અરૂંઝાવવું, અરૂંઝાવું** જુઓ 'અરૂંઝવું'માં.
**અરે** કે.પ્ર. [સં.] આશ્ચર્ય-દુઃખ-ચિંતા-ક્રોધ વગેરે જણાવનારો ઉદ્ગાર. (૨) (લા.) સ્ત્રી. [ગુ.] ચિંતા, ફિકર, (૩) ચીવટ, કાળજી [દુઃખની અરેરાટી
**અરે-કાર** પું. [સં.], **-રો** પું. [+ ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.]
**અ-રેખ** વિ. [સં.] રેખા વગરનું, લીટી વિનાનું. (૨) લા. ગરબડિયું [ભાંજગડ
**અરે-પરે** સ્ત્રી. [સં. 'અરે'નો દ્વિર્ભાવ; ગુ.] (લા.) પંચાત,
**અરેરાટ** પું., **-ટી** સ્ત્રી. [સં. अरेरे + ગુ. 'આટ' + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] અરેકાર, હૈયાનો પ્રબળ ચચરાટ
**અરેરાવું** અ. ક્રિ. [સં. अरे-रे, ના.ધા.] અરેરાટ અનુભવવો, દુઃખી દુઃખી થઈ જવું
**અરે-રે** કે.પ્ર. [જુઓ 'અરે' + 'રે'.] અરે હો, હૃદયના ચચરાટની લાગણીનો ઉદ્ગાર (૨) કાળજીવાળું
**અરે-વાળું** વિ. [સં. + ગુ. 'વાળું' ત. પ્ર.] (લા) લાગણીવાળું.
**અરેંદ્રિય** (અરેન્દ્રિય) ન. [સં. अर + इन्द्रिय] ગોળાકાર પ્રાણી, 'રેડિયેટા'
**અ-રોગ** વિ. [સં.], **-ગી** વિ. [સં., પું] રોગ વિનાનું
**અરોગ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન., **-ગિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] નીરોગિતા, તંદુરસ્તી
**અરોગવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'આરોગવું'.] જુઓ 'આરોગવું.' **અરોગાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અરોગાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**અરોગાવવું, અરોગાવું** જુઓ 'અરોગવું'માં.
**અ-રોચક** વિ. [સં.] રુચિ ઉપજાવે નહિ તેવું. (૨) નાપસંદ, અણગમતું. (૩) (લા.) અપ્રકાશિત, તેજ વગરનું
**અ-રોડું** ન., **-ડો** પું. ફણગો, કાંટો. (૨) કપાસ વીણી લીધા પછી ઊભું રહેલું વણ, લીલી સૂકી સાંઠી. (૩) પૂર્વના વર્ષનાં રહી ગયેલાં કપાસનાં મૂળિયાં ઠૂંઠીને એ ઉપર થતો નવો ફાલ [ડોકનું એક ઘરેણું
**અરોવિયું** ન. સોનાના દાણા સાથે મોતી પરોવી કરેલું સ્ત્રીનું
**અ-રોષ** પું. [સં.] રોષ-ક્રોધનો અભાવ. (૨) વિ. ક્રોધ વિનાનું

**અરોંધવું** સ. ક્રિ. [સ. आ-रुध्] ગળે ફાંસો આપવો. **અરોંધાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અરોંધાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**અરોંધાવવું, અરોંધાવું** જુઓ 'અરોંધવું'માં.
**અ-રૌદ્ર** વિ. [સં.] રૌદ્ર—ભયાનક નથી તેવું
**અર્ક[1]** પુ. [સં.] સૂર્ય. (૨) કિરણ. (૩) ઉત્તરા ફાલ્ગુની નક્ષત્ર. (જ્યો.) (૪) આકડાનો છોડ
**અર્ક[2]** જુઓ 'અરક.'
**અર્ક-તૂલ** ન. [સં.] આકડાનું રૂ
**અર્ક-તૈલ** ન. [સં.] સરસિયામાં આકડાનાં પાન ઉકાળી ઔષધ માટે બનાવવામાં આવતું તેલ
**અર્ક-મધુ-ન્યાય** પું. [સં.] આકડામાંથી મધ મળતું હોય તો પર્વત ઉપર લેવા શા માટે જવું—એ પ્રકારનો એક સિદ્ધાંત (સરળતાથી કામ પતી જતું હોય ત્યાં આ '-ન્યાય' કહેવાય છે.)
**અર્ક-વિવાહ** પું. [સં.] હિંદુઓમાં ત્રીજી વાર પરણવાનું થાય ત્યારે અશુભ ભાવ દૂર કરવા માટે પુરુષનો આકડા સાથે કરવામાં આવતો લગ્નવિધિ
**અર્કાકાર** પું., **અર્કાકૃતિ** સ્ત્રી [સં अर्क + आ-कार, आ-कृति] સૂર્યના જેવો ઘાટ. (૨) વિ. સૂર્યના જેવા ઘાટનું
**અર્ગ** પું. [અં.] કાર્યશક્તિનો એકમ (પ.વિ.)
**અર્ગલ** પું. [સં.] મોટા દરવાજાઓને અંદરના ભાગે ભરાવવામાં આવતી ભોગળ. (૨) આગળો, આગળિયો
**અર્ગલા, -લિકા, -લી** સ્ત્રી. [સં.] નાનો આગળો, આગળી
**અર્ઘ** પું. [સં. સમાસમાં 'કિંમત' અર્થ માત્ર; જેમકે 'મહાર્ઘ'. બાકી સ્વતંત્ર.] ખોબામાં કે અરઘિયામાં લઈ દેવ કે પૂજ્યોને ઉદ્દેશી પાણી નિવેદિત કરવાની ક્રિયા. (૨) લગ્ન વખતે વરનો કરવામાં આવતો સત્કાર—વિધિ. (૩) સત્કારાર્થે પૂજાની સામગ્રી. [૦આપવો (રૂ.પ્ર.) પ્રહાર કરવો. (૨) પાયમાલ કરવું, નુકસાન કરવું]
**અર્ઘ-(૦પ્ર)દાન** ન. [સં.] અર્ઘ આપવાની ક્રિયા
**અર્ઘ-પાત્ર** ન. [સં.] અરઘિયું
**અર્ઘ-પાદ્ય** ન. [સં.] અર્ઘ આપવાનું અને પૂજ્યના પગ ધોવાનું ફૂલ વગેરેવાળું પાણી
**અર્ઘ-પ્રદાન** ન. [સં.] જુઓ 'અર્ઘ-દાન'.
**અર્ઘાર્હ** વિ. [+સં. अर्ह] અર્ઘથી જેનો સત્કાર કરવો યોગ્ય [છે તેવું
**અર્ઘોદક** ન. [+સં. उदक] અર્ઘ દેવા માટેનું પાણી
**અર્ઘ્ય** વિ. [સં.] પૂજ્ય, સંમાનનીય. (૨) પું. અર્ઘ. [૦ આપવો (રૂ.પ્ર.) જુઓ 'અર્ઘ આપવો'.]
**અર્ઘ્ય-પાદ્ય** ન. [સં.] જુઓ 'અર્ઘ-પાદ્ય'.
**અર્ચા** સ્ત્રી. [સં.] અર્ચન, પૂજન
**અર્ચક** વિ. [સં.] અર્ચન કરનારું
**અર્ચન** ન., **-ના** સ્ત્રી. [સં.] અર્ચા, પૂજા, પૂજન. (૨) કપાળે ચંદન વગેરે લગાડવું એ
**અર્ચન-ભક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] નવ પ્રકારની ભક્તિમાંની વૈદિક મંત્ર-વિધિથી કરવામાં આવતી ભક્તિ
**અર્ચનીય** વિ. [સં.] પૂજા કરાવાને યોગ્ય, અર્ચ્ય
**અર્ચવું** સ.ક્રિ. [સં. अर्च्, તત્સમ] અર્ચન કરવું. **અર્ચાવું** કર્મણિ. ક્રિ. **અર્ચાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**અર્ચાવવું, અર્ચાવું** જુઓ 'અર્ચવું'માં.
**અર્ચિત** વિ. [સં.] પૂજેલું, પૂજાયેલું
**અર્ચિર્માર્ગ** પું. [સં. अर्चिस्+मार्ग, સંધિથી] સૂર્યનો ઉત્તરાયણનો માર્ગ, દેવયાન
**અર્ચ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'અર્ચનીય'.
**અર્જક** વિ. [સં.] મેળવનાર, પ્રાપ્તિ કરનાર. (૨) કમાનાર
**અર્જન** ન. [સં.] પ્રાપ્તિ. (૨) કમાણી
**અર્જન-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] પ્રાપ્તિ કે કમાણી કરવાનું વલણ, 'ઓક્વિઝિટિવનેસ'
**અર્જાલી** ન. ધોળા ચાંદલાવાળા એક જ રંગના ઘોડાની એક જાત (એ જાત અપશુકનિયાળ મનાય છે.)
**અર્જિત** વિ. [સં.] પ્રાપ્ત કરેલું, મેળવેલું. (૨) કમાયેલું
**અર્જુન** પું. [સં.] આંજણિયાનું ઝાડ. (૨) પાંચ પાંડવોમાંનો ત્રીજો પાંડવ. (સંજ્ઞા.) (૩) ન. સોનું. (૪) વિ. ધોળું, સફેદ
**અર્ણવ** પું. [સં.] સાગર, સમુદ્ર. (૨) એક ગણમેળ છંદ. (પિં.)
**અર્થ** પું. [સં.] ઉદ્દેશ, હેતુ. (૨) કારણ. (૩) આશય, ભાવ, માયનો. (૪) પદાર્થ, વસ્તુ. (૫) કાર્ય, કામ, પ્રસંગ. (૬) ધન, દોલત, પૈસો. (૭) ચાર પુરુષાર્થોમાંનો બીજો. (૮) લાભ, ફાયદો. (૯) ગરજ. (૧૦) ખરી પરિસ્થિતિ. (૧૧) પરિણામ. (૧૨) જરૂરિયાત. (૧૩) શક્તિ, તાકાત. [૦આવવું (અર્થે-) (રૂ.પ્ર.) કામમાં-ઉપયોગમાં આવવું. ૦કરવો (રૂ.પ્ર.) માયનો-મતલબ બેસાડવો. ૦ઘટવો, ૦બેસવો (-બેસવો) (રૂ.પ્ર.) બરોબર અર્થ થવો. ૦ઘટાવવો ૦બેસાડવો (-બેસાડવો) અર્થ કરવો. ૦સરવો (રૂ.પ્ર.) હેતુ પાર પડવો. ૦સાધવો (રૂ.પ્ર.) ધારેલો ઇરાદો પાર પાડવો]
**અર્થ-કર** વિ. [સં.] પૈસા પેદા કરાવે તેવું
**અર્થકરી** વિ., સ્ત્રી. [સં] પૈસા પેદા કરાવે તેવી (વિદ્યા)
**અર્થ-કષ્ટ** ન. [સં.] ધન-સંપત્તિની ભીડ
**અર્થ-કામ** પું., **-મના** સ્ત્રી. [સં] ધન-સંપત્તિની કામના, ઇચ્છા
**અર્થ-કાર** વિ. [સં] અર્થ-માયનો-મતલબ સમઝાવનારું
**અર્થ-કારણ** ન. [સં આર્થિક તંત્રની વ્યવસ્થા
**અર્થ-કૃચ્છ્ર** ન. [સં] જુઓ 'અર્થકષ્ટ.'
**અર્થ-કોશ(-ષ)** પું. [સં] ખજાનો. (૨) શબ્દાર્થ-કોશ, શબ્દકોશ
**અર્થ-ગર્ભ અર્થ-ગર્ભિત** વિ. [સં.] ગૂઢ અર્થવાળું, રહસ્યમય
**અર્થ-ગંભીર** (-ગમ્ભીર) વિ. [સં.] ગંભીર અર્થવાળું, રહસ્યમય અર્થવાળું
**અર્થ-ગાંભીર્ય** (-ગામ્ભીર્ય) ન. [સં.] અર્થની ગંભીરતા, રહસ્યમયતા, અર્થપ્રૌઢિ, ઊંડો ભાવાર્થ [(કાવ્ય.)
**અર્થ-ગુણ** પું. [સં.] કાવ્યના અર્થનું શુદ્ધ લક્ષણ-સ્વરૂપ.
**અર્થ-ગૌરવ** ન. [સં] મતલબ-માયનાની મહત્તા, અર્થગાંભીર્ય
**અર્થ-ગ્રહ** પું., **-હણ** ન. [સં.] મતલબની સમઝણ
**અર્થગ્રાહિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અર્થ સમઝવાની શક્તિ, સંવેદન-શક્તિ, પરામર્શ—શક્તિ, 'સેન્સિટિવનેસ' (કે.હ.), 'સેન્સિટિવિટી'
**અર્થગ્રાહી** વિ. [સં., પું.] અર્થ સમઝવાની શક્તિ ધરાવનારું, સંવેદન-શીલ, 'સેન્સિટિવ'
**અર્થ-ઘટન** ન. [સં.] બંધબેસતો અર્થ કરવાની ક્રિયા—થવાની ક્રિયા 'ઇન્ટરપ્રીટેશન' (ડો.માં.)

**અર્થ-ઘન** વિ. [સં.] અર્થથી ભરપૂર, સમઝણથી ભરેલું
**અર્થઘન-તા** સ્ત્રી. [સં.] અર્થઘન હોવાપણું
**અર્થ-ઘ્ન** વિ. [સં.] અર્થનો નાશ કરનારું, પૈસો વેડફી નાખનારું [એ ચાર પુરુષાર્થ
**અર્થ-ચતુષ્ટય** ન. [સં.] જીવનના ધર્મ અર્થ કામ અને મોક્ષ
**અર્થ-ચમત્કૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] કાવ્યમાં અર્થની દૃષ્ટિએ ચમત્કાર ઉપજાવવાની ક્રિયા, મતલબની ખૂબી. (કાવ્ય.)
**અર્થ-ચિત્ર** ન. [સં.] અર્થની ચમત્કૃતિ, મતલબની ખૂબી. (કાવ્ય.) [વિચાર કરનાર
**અર્થ-ચિંતક** (-ચિન્તક) વિ. [સં.] વેપાર-રોજગારમાં નાણાંનો
**અર્થ-ચિંતન** (-ચિન્તન) ન., **અર્થ-ચિંતા** (-ચિન્તા) સ્ત્રી. [સં.] વેપાર-રોજગાર તેમજ રાજ્ય-વહીવટમાં નાણાંની સાવધાની વિશેનો વિચાર
**અર્થ-છાયા, અર્થ-છાયા** સ્ત્રી. [સં. અર્થ-ચ્છાયા] શબ્દ પોતાનો સંપૂર્ણ અર્થ ન આપતાં આછો ખ્યાલ માત્ર આપે એવી પરિસ્થિતિ, 'ન્યુઅન્સ'
**અર્થ-જાત** ન. [સં.] ચીજ-પદાર્થો-સંપત્તિનો સમૂહ
**અર્થ-જ્ઞ** વિ. [સં.] અર્થ-મતલબ સમઝનાર. (૨) પ્રયોજન-હેતુ જાણનાર
**અર્થ-તત્ત્વ** ન. [સં.] સત્ય અર્થ
**અર્થતઃ** ક્રિ.વિ. [સં.] વાસ્તવિક રીતે. (૨) સારાંશ કે
**અર્થ-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [સં.] નાણાંની સુવ્યવસ્થાવાળું તંત્ર
**અર્થ-તારતમ્ય** ન. [સં.] અર્થ કરવામાં પડતો તફાવત. (૨) ભાવાર્થ, તાત્પર્ય, મતલબ
**અર્થ-દર્શક** વિ. [સં.] વસ્તુની કિંમતનો ખ્યાલ આપનારું. (૨) ભાવાર્થ–મતલબ બતાવનારું
**અર્થ-દર્શન** ન. [સં.] મતલબની સ્પષ્ટતા, સ્પષ્ટીકરણ, ખુલાસો
**અર્થ-દર્શનિકા, અર્થ-દર્શની** સ્ત્રી. [સં.] પાઠ્ય પુસ્તકો વગેરેની સમઝણ આપતી પુસ્તિકા, 'ગાઇડ'
**અર્થ-દર્શી** વિ. [સં., પું.] હેતુ સમઝનાર. (૨) વ્યવહાર-કુશળ.
**અર્થ-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [સં.] સજા તરીકે લેવામાં આવતું નાણું. (૨) સ્વાર્થ માટે કરાતું કર્મબંધન. (જૈન.)
**અર્થ-દાસ** પું. [સં.] માત્ર નાણાંની પાછળ પડેલો માણસ
**અર્થ-દૂષણ** ન. [સં.] પૈસાનું ઉડાઉપણું. (૨) પારકા નાણાંનો બગાડ. (૩) ભાવાર્થનો દોષ
**અર્થ-દોષ** પું. [સં.] કાવ્યમાં અર્થની દૃષ્ટિએ ઊભી થતી ખામી (એવા ચાર દોષ છે.) (કાવ્ય.)
**અર્થ-દ્યોતક** વિ. [સં.] મતલબની સ્પષ્ટ સમઝણ આપનારું
**અર્થદ્યોતક-તા** સ્ત્રી. [સં.] અર્થ-મતલબની ચોકસાઈ
**અર્થ-દ્યોતન** ન. [સં.] અર્થ-મતલબની સ્પષ્ટતા
**અર્થ-દ્યોતનિકા, અર્થ-દ્યોતના** સ્ત્રી. [સં.] માગણી, વિનંતિ, પ્રાર્થના. (૨) ભિક્ષા
**અર્થ-નિબંધ** (–બન્ધ) પું., **–ધન** (–બન્ધન) ન. [સં.] અર્થનો નિયમ, મતલબનું નિયમન. (કાવ્ય.) (૨) વિ. અર્થ–મતલબ ઉપર આધાર રાખતું
**અર્થ-નિરપેક્ષ** વિ. [સં.] સમઝવામાં તકલીફ ન પડે–સમઝાવવું ન પડે તેવું, સરલાર્થ
**અર્થ-નિર્ણય** પું, [સં.] મતલબ-માયનો નક્કી કરવાની ક્રિયા
**અર્થ-નિર્દેશ** પું. [સં.] મતલબ-માયનો બતાવવાપણું, અર્થનું સૂચન કરવું એ [નક્કી પરિસ્થિતિ
**અર્થ-નિશ્ચય** પું. [સં.] 'આ જ મતલબ–માયનો છે' એવી
**અર્થ-નિષ્પત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] વક્તવ્યમાંથી ચોક્કસ અર્થ નીકળી આવવાની સ્થિતિ
**અર્થ-નીતિ** સ્ત્રી. [સં.] રાજ્યની આવક-જાવકના વિષયમાં નક્કી કરેલું ચોક્કસ ધોરણ, 'પૉલિટિકલ ઇકૉનૉમી'
**અર્થનીતિ-જ્ઞ** વિ. [સં.] અર્થનીતિનું જ્ઞાન ધરાવનાર, 'ઇકૉનૉમિસ્ટ'
**અર્થ-પતિ** પું [સં.] શેઠ, સાહુકાર. (૨) કુબેર (દેવ)
**અર્થ-પર,૦ક, -રાયણ** વિ. [સં.] ધન-સંપત્તિને પરમ તત્ત્વ માનનારું, પૈસા મેળવવાની વૃત્તિવાળું
**અર્થ-પરિવર્તન** ન. [સં.] કાલ અને સંયોગોને કારણે શબ્દના અર્થમાં દાખલ થતો ફેરફાર, 'સિમૅન્ટિક ચેઇન્જ'
**અર્થ-પિશાચ** પું. [સં.] ધનલોલુપ માણસ
**અર્થ-પુનરુક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] વાક્યમાં એકાર્થવાચી શબ્દોનું નિરર્થક થતું આવર્તન. (એ નામનો કાવ્યદોષ). (કાવ્ય.)
**અર્થ-પૂર્ણ** વિ. [સં.] જેમાંથી સ્પષ્ટ અર્થ નીકળે છે તેવું
**અર્થ-પૃથક્કરણ** ન. [સં.] અર્થને તારવવાની ક્રિયા
**અર્થ-પ્રકરણ** ન. [સં.] નાણાં-સંબંધી વિષય, 'ફાઇનાન્સ'
**અર્થ-પ્રકાશ** પું [સં.] મતલબની સ્પષ્ટતા, ખુલાસો
**અર્થ-પ્રકાશક** વિ. [સં.] મતલબની સ્પષ્ટતા કરનારું
**અર્થ-પ્રકાશિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ગ્રંથની સમઝૂતી આપનારો ગ્રંથ, 'ગાઇડ'
**અર્થ-પ્રકૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] નાટકના વિષયનું મુખ્ય મૂળ અથવા પ્રસંગ. (એના પાંચ પ્રકાર છે.) (નાટ્ય.)
**અર્થ-પ્રચુર** વિ. [સં.] અર્થ-મતલબથી ભરપૂર, પુષ્કળ સમઝણ આપતું [કરી આપનારું
**અર્થ-પ્રતિપાદક** વિ. [સં.] ચોક્કસ પ્રકારની મતલબ સિદ્ધ
**અર્થ-પ્રતિપાદન** ન. [સં.] નક્કી કરેલા અર્થને સિદ્ધ કરવાની ક્રિયા
**અર્થ-પ્રદર્શક** વિ. [સં] અર્થ-માયનો સ્પષ્ટ રીતે બતાવનારું, 'એક્સ્પ્રેસિવ' (કે.હ.) ['એક્સ્પ્રેશન'
**અર્થ-પ્રદર્શન** ન. [સં.] અર્થ સ્પષ્ટ રીતે બતાવવાની ક્રિયા,
**અર્થ-પ્રધાન** વિ. [સં.] જેમાં અર્થ-મતલબની મુખ્યતા છે તેવું. (૨) નાણાંની જ જેમાં મુખ્યતા છે તેવું
**અર્થ-પ્રાપ્ત** વિ. [સં.] મતલબ ઉપરથી મળી આવેલું (૨). પૈસા ખર્ચી મેળવેલું
**અર્થ-પ્રાપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ધન-સંપત્તિ કમાવાપણું, કમાઈ
**અર્થ-ફેર** પું. [+ જુઓ 'ફેર'.] અર્થમાં પડેલો તફાવત, સમઝણ-ફેર
**અર્થ-બંધ** (-બન્ધ) પું., -ધન (-બન્ધન) ન. [સં.] નાણાં વિશેનું બંધન
**અર્થ-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] નાણાં કમાવા-મેળવવાની સમઝ, પૈસા કમાવાની લગની. (૨) વિ. મતલબિયું, સ્વાર્થી
**અર્થ-બોધ** પું. [સં.] મતલબની સમઝ
**અર્થ-બોધક** વિ. [સં.] મતલબની સમઝ આપનારું
**અર્થ-બોધન** ન. [સં.] મતલબ સમઝવાની ક્રિયા

**અર્થબોધિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] અર્થ-મતલબનો બોધ કરનારો ગ્રંથ, 'ગાઇડ'
**અર્થ-ભર** વિ. [સં.] અર્થથી ભરપૂર, સમઝણથી પૂર્ણ
**અર્થભર-તા** સ્ત્રી. [સં.] અર્થની પૂર્ણતા
**અર્થ-ભરિત** વિ. [+સં. મૃત્ત દ્વારા, સંસ્કૃતાભાસી] અર્થથી ભરેલું, અર્થપૂર્ણ, સાર્થ, સમઝણથી ભરેલું
**અર્થભાર-પૂર્વક** વિ. [સં.] અર્થ ઉપર વધુ વજન આપવા વપરાતું (કોઈપણ પદ), 'એક્સ્પ્લેટિવ' (ર.મ.)
**અર્થ-ભાવના** સ્ત્રી. [સં.] બે ભાવનાઓમાંની એક ભાવના. (મીમાંસા.)
**અર્થ-ભેદ** પું. [સં.] અર્થ-મતલબમાંનો તફાવત, અર્થ-ફેર
**અર્થ-ભેદક** વિ. [સં.] અર્થનો ભેદ કરનારું, મતલબનો તફાવત બતાવનારું
**અર્થ-ભ્રંશ** (-ભ્રંશ) પું. [સં.] અર્થ કરવાની શક્તિનો નાશ
**અર્થ-મય** વિ. [સં.] અર્થ-મતલબથી પૂર્ણ
**અર્થમય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અર્થ-મતલબની પૂર્ણતા હોવાપણું
**અર્થ-મંત્રી** (-મન્ત્રી) વિ., પું. [સં., પું.] રાજ્યવહીવટમાં નાણાંનો વહીવટ કરનાર પ્રધાન, 'ફાઇનાન્સ મિનિસ્ટર'
**અર્થ-માધુર્ય** ન. [સં.] અર્થ-મતલબની સુંદરતા-મધુરતા
**અર્થ-મિતિ** સ્ત્રી. [સં.] અર્થતંત્રને લગતી ખાસ વિદ્યા, 'ઇકોનોમેટ્રિક્સ'
**અર્થ-યુક્ત** વિ. [સં.] ચોક્કસ હેતુવાળું. (૨) અર્થવાળું
**અર્થ-રહિત** વિ. [સં.] ધન વિનાનું. (૨) મતલબ વિનાનું, નિરર્થક
**અર્થ-રાશિ** પું. [સં.] સંપત્તિનો વિશાળ ઢગલો
**અર્થ-લક્ષી** વિ. [સં., પું.] શબ્દ તરફ ન રાખતાં અર્થ તરફ ધ્યાનવાળું. (૨) કેવળ નાણાં તરફ જ ધ્યાનવાળું
**અર્થ-લાભ** પું. [સં.] ધનની પ્રાપ્તિ
**અર્થ-લાલસા** સ્ત્રી. [સં.] પૈસા કમાવાનો મોહ, ધનની લિપ્સા
**અર્થ-લુબ્ધ** વિ. [સં.] લોભી, કંજૂસ
**અર્થ-લોભ** પું. [સં.] જુઓ 'અર્થ-લાલસા'.
**અર્થ-વત્** વિ. [સં.] સમઝણથી ભરેલું. (૨) ફળવાળું. (૩) ખપનું, ઉપયોગી
**અર્થવત્તા** સ્ત્રી. [સં.] અર્થ-મતલબનું હોવાપણું
**અર્થ-વાચક** વિ. [સં.] અર્થ-મતલબનો ખ્યાલ આપનારું
**અર્થ-વાદ** પું. [સં.] જેનાથી કોઈ વિધિ કરવાની ઉત્તેજના કરવામાં આવે તેવું વાક્ય. (તર્ક., મીમાંસા.). (૨) શાસ્ત્રે કહેલા કર્તવ્યની પ્રશંસા કરનારું અથવા અકર્તવ્યની નિંદા કરનારું વાક્ય. (મીમાંસા.) (૩) વેદમાં બ્રાહ્મણ ગ્રંથોની અંદર જોવામાં આવતી રૂપક કોટિની આખ્યાયિકાઓ
**અર્થ-વાન** વિ. [સં. °વાન્, પું.] પૈસાદાર, ધનિક, માલદાર, સાહુકાર, ધનવંત. (૨) ફળવાળું. (૩) અર્થવાળું. (૪) ગરજુ, ગરજ ધરાવનારું. (૫) ઉપયોગી
**અર્થ-વાહક** વિ. [સં.] મતલબ ધરાવનારું, માયનો આપનારું, 'મીનિંગ-ફુલ'
**અર્થવાહક-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન., **અર્થવાહિ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] મતલબ ધરાવવાપણું, માયનો આપવાપણું. 'એક્સ્પ્રેસિવનેસ' (કા.છ.)
**અર્થ-વાહી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અર્થવાહક'.
**અર્થ-વિકાસ** પું. [સં.] માયનો-મતલબ વિકસી આવવાની ક્રિયા, એક પછી એક અર્થ વિકસી આવવો એ
**અર્થ-વિચાર** પું. [સં.] શબ્દોના અર્થોમાં થતાં પરિવર્તનો વગેરેની વિચારણા, અર્થસંક્રાંતિનો વિચાર, 'સેમૅન્ટિક્સ'
**અર્થવિચાર-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] અર્થસંક્રાંતિનો ખ્યાલ આપતું શાસ્ત્ર, 'સેમેન્શિયોલૉજી'
**અર્થ-વિજ્ઞાન** ન. [સં.] નાણાં-સંપત્તિ મેળવીને એનો કેવી રીતે વહીવટ કરવો એ બતાવનારું શાસ્ત્ર, અર્થશાસ્ત્ર. (૨) શબ્દોના માયનામાં-અર્થોમાં કયા કયા પ્રકારે વિકાસ યા પરિવર્તન થાય છે એ બતાવનારું શાસ્ત્ર, 'સેમૅન્ટિક્સ'
**અર્થ-વિતરણ** ન. [સં.] નાણાંની યોગ્ય રીતની વહેંચણી
**અર્થ-વિદ** વિ. [સં. °विद्] અર્થ-માયાનો-મતલબ સમઝનારું, અર્થજ્ઞ [(ન. લા.)
**અર્થ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] અર્થશાસ્ત્ર, 'પૉલિટિકલ ઇકૉનૉમી'
**અર્થ-વિવરણ** ન. [સં.] ટીકા, સમઝૂતી
**અર્થ-વિહીન** વિ. [સં.] અર્થ-માયનો નથી થતો તેવું, નિરર્થક. (૨) નાણાં વિનાનું, ગરીબ
**અર્થ-વૃદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] નાણાં-સંપત્તિનો વધારો
**અર્થ-વ્યક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] વાંચતાની સાથે અર્થ-માયનો સમઝાય એવી સ્થિતિ
**અર્થ-વ્યય** પું. [સં.] નાણાંની વપરાશ, નાણાંનો ખર્ચ
**અર્થ-વ્યવસ્થા** સ્ત્રી. [સં.] સમાજ કે રાજ્યની સંપત્તિના માળખાનો યોગ્ય પ્રકારનો વહીવટ. 'ફાઇનાન્સ'
**અર્થ-વ્યવહાર** પું. [સં.] આર્થિક લેવડ-દેવડ
**અર્થ-વ્યંજકતા** (-વ્યઞ્જકતા) સ્ત્રી. [સં.] સ્પષ્ટ અર્થ બતાવનારી શક્તિ. (કાવ્ય.)
**અર્થ-વ્યાપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] સમઝણ
**અર્થ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જ્યાં પર્યાય એટલે સમાનાર્થ શબ્દ દાખલ કર્યા છતાં ધારેલા અર્થને હાનિ ન થાય તેવી શક્તિ
**અર્થ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] રાજનીતિને લગતી વિદ્યા કે વિદ્યાનો ગ્રંથ, રાજ્યવિદ્યાશાસ્ત્ર, 'પૉલિટિક્સ' (દ.બા.). (૨) (નવો અર્થવિકાસ) જેમાં નાણાં-સંપત્તિ વગેરેની પ્રક્રિયાનો ખ્યાલ આપવામાં આવ્યો હોય તેવું શાસ્ત્ર, 'ઇકૉનૉમિક્સ'
**અર્થશાસ્ત્ર-કાર** પું. [સં.] અર્થશાસ્ત્રનો રચયિતા. (૨) સુપ્રસિદ્ધ સંસ્કૃત અર્થશાસ્ત્ર-રાજ્યશાસ્ત્રનો રચયિતા કૌટિલ્ય, વિષ્ણુગુપ્ત ચાણક્ય. (સંજ્ઞા.)
**અર્થશાસ્ત્ર-જ્ઞ** વિ. [સં.] અર્થશાસ્ત્ર-રાજનીતિશાસ્ત્ર તેમજ સંપત્તિશાસ્ત્રનું જ્ઞાન ધરાવનાર
**અર્થશાસ્ત્રી** વિ. [સં., પું.] અર્થશાસ્ત્રજ્ઞ, 'ઇકૉનોમિસ્ટ'
**અર્થ-શુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] અર્થમાં ભૂલ ન હોવાપણું
**અર્થ-શૂન્ય** વિ. [સં.] જેમાં કશો અર્થ-માયનો નથી તેવું, અર્થહીન
**અર્થશૂન્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અર્થહીનતા
**અર્થ-શોષણ** ન. [સં.] પૈસા ઘસડાઈ જવાપણું, ધનનું ખેંચાઈ જવાપણું
**અર્થ-શૌચ** ન. [સં.] નાણાંની લેવડ-દેવડમાં રાખવામાં આવતી પવિત્રતા-પ્રામાણિકતા

**અર્થ-સચિવ** પું. [સં.] નાણાંને લગતા સરકારી તંત્રનો મંત્રીને સહાયક અધિકારી, 'ફાઇનાન્સ સેક્રેટરી'

**અર્થ-સર** ક્રિ.વિ., [+ જુઓ 'સર' (પ્રમાણે).] હેતુ માટે, કારણસર [ચોક્કસ એંધાણી

**અર્થ-સંકેત** (-સઙ્કેત) પું. [સં.] માયનો-મતલબ બતાવવાની

**અર્થ-સંક્રમણ** (-સઙ્ક્રમણ) ન. [સં.] શબ્દના એક અર્થમાંથી બીજા અર્થ તરફ જવાની પ્રક્રિયા

**અર્થ-સંક્રમણ-શાસ્ત્ર** (-સઙ્ક્રમણ), **અર્થ-સંક્રાંતિ-શાસ્ત્ર** (-સઙ્ક્રાન્તિ-) ન. [સં.] અર્થ-સંક્રમણનું શાસ્ત્ર, અર્થ-વિજ્ઞાન, 'સેમેન્ટિક્સ'

**અર્થ-સંગત** (-સઙ્ગત) વિ. [સં.] આગળ પાછળના સંબંધથી જેમાં અર્થ માલૂમ પડી આવે તેવું, સંગત અર્થવાળું

**અર્થ-સંગતિ** (-સઙ્ગતિ) સ્ત્રી. [સં.] આગળ પાછળના સંબંધથી માલૂમ પડી આવતો અર્થ, અર્થની યોગ્યતા

**અર્થ-સંગ્રહ** (-સઙ્ગ્રહ), **અર્થ-સંચય** (-સઞ્ચય) પું. [સં.] ધન-દોલતનો સંગ્રહ, પૈસાનો સંઘરો

**અર્થ-સંજ્ઞા** (-સઞ્જ્ઞા) સ્ત્રી. [સં.] સમઝણનું ભાન

**અર્થ-સંદર્ભ** (-સન્દર્ભ) પું. [સં.] સમઝણનો અનુસંધાનવાળો ખ્યાલ આવવાની સ્થિતિ

**અર્થ-સંબંધ** (-સમ્બન્ધ) પું. [સં.] સમઝણ કે મતલબ-માયનાનો શબ્દ અથવા વાક્યની સાથેનો સંબંધ. (૨) ધનને લગતો સંબંધ [ણીની પ્રક્રિયા

**અર્થ-સંસ્કાર** (-સંસ્કાર) પું. [સં.] વિશુદ્ધ અર્થની તારવ-

**અર્થ-સાદૃશ્ય** ન. [સં.] મતલબનું સરખાપણું, અર્થનું મળતાપણું

**અર્થ-સાધક** વિ. [સં.] હેતુ સાધી આપે તેવું, ઉપયોગી

**અર્થ-સાર** પું. [સં.] ભાવાર્થ, રહસ્યાર્થ

**અર્થ-સિદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] સંદર્ભપ્રાપ્ત તાત્પર્યની પ્રાપ્તિ, ધારેલી મતલબ મેળવવી એ

**અર્થ-સૂચક** વિ. [સં.] ખરો અર્થ બતાવનારું

**અર્થસૂચક-તા** સ્ત્રી. [સં.] ખરો અર્થ બતાવવાની સ્થિતિ

**અર્થ-સૂચન** ન. [સં.] મતલબનો ખ્યાલ આપવાની ક્રિયા

**અર્થ-સૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] શંકરની શક્તિથી પ્રગટ થનારી સૃષ્ટિના ચાર પ્રકારમાંનો એક. (શક્તિ.)

**અર્થ-સૌંદર્ય** (-સૌન્દર્ય) ન. [સં.] અર્થ-ભાવની સુભગતા, સુંદર અર્થ [સ્તર સમઝૂતી

**અર્થ-સ્ફોટ** પું. [સં.] અર્થનો ખુલાસો, સ્પષ્ટીકરણ, સવિ-

**અર્થ-હીન** વિ. [સં.] અર્થ-માયના વિનાનું, નિરર્થક. (૨) નાણાં વિનાનું, ગરીબ, રંક

**અર્થહીન-તા** સ્ત્રી. [સં.] અર્થહીન હોવાપણું

**અર્થાગમ** પું. [+સં. आगम] નાણાંની આવક-ઊપજ, ધનની સંપ્રાપ્તિ

**અર્થાત્** ક્રિ.વિ. [સં., પાં.વિ.,એ.વ.] અર્થથી, એટલે કે. (૨) વાસ્તવિક રીતે, ખરેખર [ચાલી જવી એ

**અર્થાતિક્રમ** પું. [+સં. अति-क्रम] હાથમાં આવેલી સંપત્તિ

**અર્થાધિકાર** પું. [+ સં. अधिकार] નાણાંખાતાનો અધિકાર

**અર્થાધિકારી** વિ., પું. [+સં. अधि-कारी, પું.] કોશાધ્યક્ષ, ખજાનચી

**અર્થાધ્યાસ** પું. [+ સં. अध्यास] આગળ જોયેલી વસ્તુના જેવી કોઈ વસ્તુ દેખાવાથી એના સંબંધમાં ઉત્પન્ન થતું જ્ઞાન (છીપમાં રૂપાનો અધ્યાસ એ પ્રકારનું.) (વેદાંત.)

**અર્થાનુકારી** વિ. [+ સં. अनुकारी પું.] ભિન્ન ભિન્ન પ્રકારના અવાજના અનુકરણથી થયેલા શબ્દોમાં અર્થ-શક્તિ ધારણ કરનાર, ધ્વનિપ્રતિબિંબક, 'ઓનોમેટોપોએટિક' (શા.વિ.)

**અર્થાનુકૂલ**(-ળ) વિ. [+ સં. अनु-कूल] અર્થને બંધબેસતું

**અર્થાનુવાદ** પું. [+ अनु-वाद] વિધિથી જે ક્રિયા કરવામાં આવી હોય તેનું ફરી ફરીને કહેવાપણું. (તર્ક.)

**અર્થાનુસાર** ક્રિ. વિ. [+ अनुसार] અર્થ-મતલબ પ્રમાણે

**અર્થાનુસારી** વિ. [સં., પું.] અર્થને અનુસરીને રહેતું, અર્થ સાથે બંધબેસતું [કાઢવાની ક્રિયા

**અર્થાન્વેષણ** ન. [+ સં. अन्वेषण] ખરો માયનો શોધી

**અર્થાપત્તિ** સ્ત્રી, [+ સં. आ-पत्ति] જેનો સ્વીકાર કરવામાં ન આવે તો વસ્તુસ્થિતિનો ખુલાસો ન મળે એવી સ્થિતિ-એવું અનુમાન. (એ એક દોષ છે.) (તર્ક.) (૨) એક અર્થાલંકાર (કાવ્ય.)

**અર્થાપન્ન** વિ. [+ સં. आ-पन्न] અર્થવાળું

**અર્થારોપ** [+ સં. आ-रोप] કલ્પના-મૂલક રચના-પ્રક્રિયા, 'ફિક્શન' (વ. ઓ.)

**અર્થાર્થી** વિ. [સં., अर्थी, પું.] કેવળ ધનની અપેક્ષા રાખનારું, લાભપરાયણ, સ્વાર્થી. (૨) જનસુખવાદી, જનહિતવાદી, 'યુટિલિટેરિયન' (આ.બા., ઉ. કે.)

**અર્થાલંકાર** (-લઙ્કાર) પું. [+ સં. अलं-कार] જેમાં અર્થની ચમત્કૃતિ હોય છે તેવી કાવ્યગત ભંગી. (કાવ્ય.)

**અર્થાવબોધ** પું. [+ સં. अवबोध] શબ્દ અથવા વાક્યના અર્થની સમઝ, અર્થબોધ

**અર્થાવલંબી** (-લમ્બી) વિ. [+ સં. अवलम्बी, પું.] અર્થ-તાત્પર્યને વળગી રહેનારું. (૨) નાણાંને વળગી રહેનારું

**અર્થાવહ** વિ. [+ સં. आ-वह] અર્થ-તાત્પર્ય ધરાવનારું, નિરર્થક નહિ તેવું. (૨) કાયદેસર, ન્યાયસિદ્ધ

**અર્થાંતર** (અર્થાન્તર) ન. [+ સં. अन्तर] બીજો અર્થ, જુદો અર્થ. (૨) હેત્વાભાસ. (તર્ક.)

**અર્થાંતર-ન્યાસ** પું. [સં.] અમુક વાત ઉપરથી કાઢેલું સામાન્ય અનુમાન, વ્યાપ્તિ-નિર્દેશ, 'જનરાલિઝેશન' (ગો.મા.) (તર્ક.) (૨) એ નામનો એક અર્થાલંકાર. (કાવ્ય.)

**અર્થાંધ** વિ. [+ સં. अन्ध] નાણાં પાછળ આંધળી દોટ મૂકનારું

**અર્થિક** વિ. [સં.] જુઓ 'અર્થી.

**અર્થિત** વિ. [સં.] માગવામાં આવેલું, યાચેલું. (૨) ન. ઇચ્છા મરજી

**અર્થી** વિ. [સં., પું.] જરૂરિયાતવાળું. (૨) ગરજુ, મતલબી

**અર્થીય** વિ. [સં.] અર્થને-નાણાંને લગતું [કાજે

**અર્થે** ના.યો. [સં., સા. વિ., એ. વ.] માટે, સારુ, વાસ્તે,

**અર્થોત્પાદક** વિ. [+ સં. उत्पादक] નાણાં ઉત્પન્ન કરી આપે તેવું

**અર્થોત્પાદન** ન. [+ સં. उत्पादन] કમાણી

**અર્થોપપત્તિ** સ્ત્રી.[ + સં. उपपत्ति ] અર્થ બંધબેસતો હોવાપણું
**અર્થોપમા** સ્ત્રી. [ + સં. उपमा ] અર્થ ઉપર આધાર રાખનારો એક ઉપમાપ્રકાર. (કાવ્ય.)
**અર્થોપાર્જન** ન. [ + સં. उपार्जन ] નાણાં-પૈસાની કમાણી
**અર્થ્ય** વિ. [સં.] જેની પાસે અથવા જે માગવા જેવું હોય તેવું, પ્રાર્થનીય. (૨) યોગ્ય અર્થવાળું
**અર્દન** ન. [સં.] કચડી નાખવું એ, નાશ. (૨) પીડન, પજવણી. (૩) વધ
**અર્દિત** વિ. [સં.] જેનું અર્દન કરવામાં આવ્યું છે તેવું, જેને પજવવામાં આવ્યું છે તેવું
**અર્ધ** વિ. [સં.] કોઈ પણ વસ્તુના સરખા બે ભાગમાંનું એક, અડધું. (૨) ન. અડધો ભાગ
**અર્ધ-કાય** પું. [સં.] દેહનો અડધો ભાગ
**અર્ધ-કુંભ(-કુમ્ભ), ૦મેળો** પું. [ + સં. + જુઓ 'મેળો'.] છ છ વર્ષે પ્રયાગ વગેરે નદીતીર્થોમાં મળતો હિંદુઓનો ગંગાસ્નાન વગેરે નિમિત્તનો મેળો
**અર્ધ-ગોળ** વિ. [+ સં. गोल ] અડધું ગોળ, અર્ધવર્તુલાકૃતિ. (૨) પું. ગોળ આકૃતિનો અડધો ભાગ, અર્ધવર્તુળ, 'સેમિ-સર્કલ'. (૩) પૃથ્વીના ગોળનો અર્ધો ભાગ, 'હેમિ-સ્ફીઅર'
**અર્ધગોળાકાર** વિ. [સં. गोल-आकार] અરધું ગોળ, 'સેમિ-સર્ક્યુલર'
**અર્ધ-ઘેલું (-ઘેલું)** વિ. [ + જુઓ 'ઘેલું'. ] અડધું ઘેલું, નહિ ગાંડું-નહિ ડાહ્યું
**અર્ધ-ચક્ર** ન. [સં.] અડધું વર્તુળ
**અર્ધ-ચક્રવ્યૂહ** પું. [સં.] અડધા વર્તુળના આકારમાં થતી સૈન્યોની ગોઠવણી
**અર્ધ-ચર્વિત** વિ. [સં.] અડધું ચાવેલું
**અર્ધ-ચંદ્ર (-ચન્દ્ર)** પું. [સં.] ચંદ્રના બિંબનો અડધો ભાગ. (૨) અનુનાસિક ઉચ્ચારણ બતાવવા વર્ણ ઉપરનું સબિંદુ નાનું અડધું વર્તુળ. (વ્યા.) (૩) (લા.) બોચીથી પકડી ધક્કો મારવા માટે હથેળીનો અંગૂઠા અને તર્જની વચ્ચે કરવામાં આવતો અર્ધવર્તુલાકાર. [**૦દેવો** (કે **આપવો**) (રૂ.પ્ર.) બોચી પકડી કાઢી મૂકવું. **૦મળવો** (રૂ.પ્ર.) એ રીતે રુખસદ મળવી, કાઢી મુકાવું]
**અર્ધચંદ્ર-કૌંસ (-ચન્દ્ર)** [ + સં. + જુઓ 'કૌંસ'.] અર્ધ ચંદ્રના આકારનો લેખનમાં બનતો કૌંસ '(' ')'
**અર્ધચંદ્રાકાર (-ચન્દ્રા-)** પું. [ + સં. आ-कार], **અર્ધચંદ્રાકૃતિ** (-ચન્દ્રા-) સ્ત્રી. आ-कृति] અડધા ચંદ્રમાનો આકાર. (૨) વિ. અડધા ચંદ્રમાના આકારનું
**અર્ધ-ચિત્ર** ન. [સં.] શરીરના ઉપરના અડધા ભાગનું ચિત્ર- [રામણ, 'બસ્ટ'
**અર્ધ-ચેતન** વિ. [સં.] અવચેતનાત્મક, અબોધ-સ્વભાવાત્મક, અવ્યક્ત માનસમાં રહેલું, 'સબ્કૉન્શિયસ' (મ.ન.)
**અર્ધ-ચેતના** સ્ત્રી. [સં.] અબોધ સ્વભાવ, અવ્યક્ત-માનસિકતા, 'સબ્કૉન્શિયસનેસ' (પ્રા.વિ.)
**અર્ધજરતીય ન્યાય** પું. [સં.] અડધું આ અને અડધું બીજું એ બંને વાત સિદ્ધ હોવા છતાં એમાંની એક જ વાત સ્વીકારવામાં આવે એ પ્રકારનું કાર્ય, અનિશ્ચિતતા. (તર્ક.)
**અર્ધ-તાલવ્ય** વિ. [સં.] તાળવાની ધાર નજીક પહોંચી જીભથી થતું ઉચ્ચારણ (ચરોતરમાં તેમજ મહારાષ્ટ્રમાં ચ-છ-જ-ઝ નું થતું ઉચ્ચારણ). (વ્યા.)
**અર્ધ-દગ્ધ** વિ. [સં.] અડધું બળેલું. (૨) (લા.) અધકચરા [જ્ઞાનવાળું
**અર્ધદગ્ધ-તા** સ્ત્રી, [સં.] અર્ધદગ્ધ હોવાપણું
**અર્ધ-નગ્ન** વિ. [સં.] પૂરા કપડાં ન પહેર્યાં હોય તેવું, [અડધું નાગું
**અર્ધનગ્ન-તા** સ્ત્રી [સં.] અર્ધનગ્ન હોવાપણું
**અર્ધ-નારી-નટેશ્વર, અર્ધ-નારીશ્વર** પું. [સં.] શિવજીનું એવા પ્રકારનું સ્વરૂપ કે જેમાં જમણો ભાગ શિવજીનો અને ડાબો ભાગ પાર્વતીજીનો હોય તેવું અર્ધાંગે પાર્વતીને ધારણ કર્યાં છે તે શિવ-સ્વરૂપ
**અર્ધ-નિશા** સ્ત્રી. [સં.] મધરાત
**અર્ધ-પઠિત** વિ. [સં.] અડધું બોલેલું-વાંચેલું
**અર્ધપક્ષી** વિ. [સં., પું.] અડધી અડધી ચાર પાંખવાળાં જીવડાંના વર્ગનું જીવડું, 'હેમિપ્ટેર'
**અર્ધ-પથ** પું. [સં.] અડધો માર્ગ
**અર્ધ-પદ્માસન** ન. [સં.] યોગનાં આસનોમાંનું એક. (યોગ.)
**અર્ધ-પંચાળ (-પઞ્ચાળ)** વિ. [સૌ., + સં. पञ्चाल] (લા.) લગભગ અડધા ભાગનું
**અર્ધ-પંડિત (-પણ્ડિત)** પું. [સં.] ઓછું ભણેલો—અર્ધદગ્ધ માણસ. (૨) અધકચરા જ્ઞાનવાળો માણસ
**અર્ધ-પાદાસન** ન. [સં.] યોગમાંનાં આસનોમાંનું એ નામનું એક આસન. (યોગ.)
**અર્ધ-પારદર્શક** વિ. [સં.] પૂરું પારદર્શક નહિ તેવું
**અર્ધ-પિષ્ટ** વિ. [સં.] અડધું પીસેલું
**અર્ધ-પૃષ્ઠ** ન. [સં.] દરેક પાના કે કાગળની સપાટીનો અડધા ભાગનો ઊભો હાંસિયો [ણિક નહિ તેવી વિગતોવાળું
**અર્ધ-પૌરાણિક** વિ. [સં.] પૂરી ઐતિહાસિક નહિ-પૂરી પૌરા-
**અર્ધ-પ્રતિમા** સ્ત્રી. [સં.] કેડથી ઉપરના ભાગના દેહનું બાવલું કે ચિત્ર, અર્ધ-ચિત્ર, 'બસ્ટ'
**અર્ધ-બેકાર** વિ. [ + ફા.] પૂરો કામધંધો ન મળ્યો હોય તેવું
**અર્ધ-બેકારી** સ્ત્રી. [ + ફા.] અર્ધબેકારની દશા
**અર્ધ-ભાગિક** વિ. [સં.] અડધા ભાગને લગતું. (૨) અડધા ભાગનું હકદાર
**અર્ધ-ભુક્ત** વિ. [સં.] અડધું ખાધેલું. (૨) ન. દિવસમાં બેને બદલે એક ટાણું (ભોજન) કરવું એ
**અર્ધ-મંડલ(-ળ) (-મણ્ડલ,-ળ)** ન. [સં.] અડધું વર્તુલ
**અર્ધમંડલાકાર (-મણ્ડલા.)** પું., **અર્ધમંડલાકૃતિ (-મણ્ડલા-)** સ્ત્રી. [ + સં. आ-कार, आ-कृति અર્ધ-ગોળ આકાર, 'સેમિ-સર્ક્યુલર'
**અર્ધ-માગધ** ન. [સં.] મગધ દેશની બૌદ્ધોની મૂળ પ્રાકૃત ભાષા, પાલિ. (સંજ્ઞા.)
**અર્ધ-માગધી** સ્ત્રી. [સં.] મહાવીર સ્વામીએ મગધ દેશમાંની પાલિથી જુદા પડતા પ્રકારની જે ભાષામાં ધર્મોપદેશ આપ્યો તે પ્રાકૃત ભાષા-પ્રકાર. (સંજ્ઞા.) [સમયનું માપ
**અર્ધ-માત્રા** સ્ત્રી. [સં.] હ્રસ્વ સ્વરના ઉચ્ચારણના અડધા
**અર્ધ-માત્રિક** વિ. [સં.] અર્ધી માત્રાનું. (૨) તાલનાં મુખ્ય છ અંગો માંહેનું એ નામનું એક. (સંગીત.) [પખવાડિયા સંબંધી
**અર્ધ-માસિક** વિ. [સં.] અડધા મહિનાનું, પખવાડિક (૨)
**અર્ધ-મીલિત** વિ. [સં.] અડધું મીંચેલું

**અર્ધ-મૂર્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કેડથી ઉપરનો અડધો ભાગ ઘડાયો હોય તેવું બાવલું કે ચિત્ર, અર્ધ-ચિત્ર, અર્ધ-પ્રતિમા, 'બસ્ટ'

**અર્ધ-રથી** પું. [સં.] રથી કરતાં ઓછા બળવાળો યોદ્ધો (રથમાં બેસી લડનારો)

**અર્ધ-વક્ર** વિ. [સં.] અડધું વાંકું

**અર્ધ-વર્તુલ(-ળ)** ન. [સં.] વર્તુલનો અડધો ભાગ, અડધું કૂંડાળું, અડધો, પરિઘ, 'સેમિ-સર્કલ'

**અર્ધવર્તુલાકાર** પું., **અર્ધવર્તુલાકૃતિ** સ્ત્રી. [+સં. आ-कार, आ-कृति] અર્ધગોળાકાર, અર્ધમંડલાકૃતિ, 'સેમિસર્કલ'. (૨) એવા આકારનું, 'સેમિ-સર્ક્યુલર'

**અર્ધ-વસ્ત્રું** વિ. [+સં. वस्त्र +ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] અડધું ઉઘાડું દેખાય તેવું, પૂરાં કપડાં ન પહેરેલ હોય તેવું

**અર્ધ-વાણિજ્યિક** વિ. [સં.] ખરેખર વેપારને લગતું ન હોતાં વેપારને લગતું છે એવો ખ્યાલ આપતું, 'ક્વાસિ-કોમર્શિયલ'

**અર્ધ-વાર્ષિક** વિ. [સં.] છ-માસિક

**અર્ધ-વિકસિત** વિ. [સં.] અડધું વિકસેલું, અડધું ખીલેલું

**અર્ધ-વિરામ** ન. [સં., પું.] સ્વાભાવિક રીતે ઉચ્ચારાતી વાણીમાં અલ્પવિરામ કરતાં વધારે અને પૂર્ણવિરામ કરતાં ઓછો વિરામ જ્યાં આવે તેવા સ્થાને લેખનમાં મૂકવામાં આવતું ચિહ્ન ' ; ' (વ્યા.)

**અર્ધ-વિવૃત** વિ. [સં.] જેનો ઉચ્ચાર તદ્દન પૂર્ણ રીતે પહોળો ન હોય તેવું, હ્રસ્વ વિવૃત. (વ્યા.)

**અર્ધ-વીક્ષણ** ન. [સં.] અડધું-પડધું જોવું એ, કટાક્ષ-દૃષ્ટિ

**અર્ધ-વૃક્ષાસન** ન. [સં.] યોગનાં આસનોમાંનું એ નામનું એક આસન. (યોગ.)

**અર્ધ-વૃત** વિ. [સં.] અર્ધગોળ, 'સેમિ-સર્ક્યુલર'. (૨) ન. અર્ધ વર્તુળ, 'સેમિ-સર્કલ'

**અર્ધ-વ્યક્ત** વિ. [સં.] અડધું સ્ફુટ. (૨) અડધું દેખાતું

**અર્ધ-વ્યંજન** (-વ્યઞ્જન) પું. [સં., ન.] ન પૂર્ણ સ્વર કે ન પૂર્ણ વ્યંજન હોય તેવો વ્યંજન (ય-વ મુખ્યત્વે), અર્ધસ્વર કે અંતઃસ્થ વ્યંજન, 'સેમિ-કૉન્સોનન્ટ' કે 'સેમિ-વૉવેલ'. (વ્યા.)

**અર્ધ-વ્યાસ** પું. [સં.] વ્યાસનો અડધો ભાગ, ત્રિજ્યા, 'રેડિયસ'

**અર્ધ-શત** વિ. [સં., ન.] પચાસ

**અર્ધ-શતક** ન. [સં.] પચાસની સંખ્યા. (૨) અડધી સદી

**અર્ધ-શબાસન** ન. [સં.] યોગનાં આસનોમાંનું એ નામનું એક આસન. (યોગ.) [એક આસન. (યોગ.)

**અર્ધ-શલભાસન** ન. [સં.] યોગના આસનોમાંનું એ નામનું

**અર્ધ-શિક્ષિત** વિ. [સ.] અડધુંપડધું કેળવાયેલું

**અર્ધ-સત્ય** ન. [સં.] ન પૂરું સાચું-ન પૂરું ખોટું. (૨) વિ. અડધું સાચું

**અર્ધ-સમ** વિ. [સં.] જેનાં પહેલાં-બીજાં ચરણોથી ત્રીજાં-ચોથાં ચરણ જુદાં માપનાં હોય તેવી છંદ-જાતિનું. (પિં.)

**અર્ધ-સરકારી** વિ. [+જુઓ 'સરકારી.'] સરકારી અને પ્રજાકીય ખાતાનું સંમિશ્ર. (૨) આંક ન નોંધાયેલ હોય તેવું (પત્રવ્યવહાર), પ્રમાણમાં ખાનગી રાહે થયેલું કે લખાયેલું, 'ડેમિ ઑફિશિયલ' [એનું અડધું, 'હાફ ઍવરેજ'

**અર્ધ-સરેરાશ** વિ. [+જુઓ 'સરેરાશ'.] સરાસરી થતું હોય

**અર્ધ-સંવૃત** (-સંવ્રૃત) વિ. [સં.] અડધું બિડાયેલું (સ્વરોચ્ચારણ), લઘુપ્રયત્ન કિંવા હ્રસ્વથી પણ ઓછું (સ્વરોચ્ચારણ) (વ્યા.).

**અર્ધ-સાપ્તાહિક** વિ. [સં.] સપ્તાહ-અઠવાડિયામાં બે વારનું. (૨) ન. સપ્તાહમાં બે વાર પ્રસિદ્ધ થતું સામયિક-વર્તમાનપત્ર

**અર્ધ-સુપ્તાવસ્થા** સ્ત્રી. [+સં. सुप्त + अवस्था] અર્ધનિદ્રાવાળી સ્થિતિ, કાગાનીંદરની દશા

**અર્ધ-સૂકું** વિ. [+જુઓ 'સૂકું'.] અડધું લીલું. (૨) અડધું ભીનું, ટાંભરવાયું

**અર્ધ-સ્ફુટ** વિ. [સં.] અર્ધવ્યક્ત, પૂરેપૂરું સ્પષ્ટ નહિ તેવું

**અર્ધ-સ્વતંત્ર** (-તન્ત્ર) વિ. [સં.] જેને પૂરું સ્વાતંત્ર્ય નથી મળ્યું તેવું, રાજાશાહી હોવા છતાં પ્રજા પણ રાજ્યતંત્રમાં મતાધિકાર ભોગવી સહાયક બની શકે તેવું (રાજ્ય કે પ્રજા)

**અર્ધ-સ્વાતંત્ર્ય** (-તન્ત્ર્ય) ન. [સં.] અર્ધસ્વતંત્ર પ્રકારની રાજ્યવ્યવસ્થા

**અર્ધ-સ્વર** પું. [સં.] ઇ-ઉ-ઋ-લૃ એ પ્રાચીન સ્વરોમાંથી વિકસી આવેલ (ય-વ-ર-લ) વ્યંજનોમાંનો પ્રત્યેક વ્યંજન, અંતઃસ્થ વ્યંજન, 'સેમિ-વૉવેલ'. (વ્યા.)

**અર્ધ-હકૂમતી** વિ. [+જુઓ 'હકૂમત' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] જેને માત્ર દીવાની હક્ક હોય તેવું (તે તે રાજ્ય)

**અર્ધ-હાર** પું. [સં.] કંઠમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું, ચોસઠ સેર કે મોતીવાળી માળા

**અર્ધાધિક** વિ. [+સં. अधिक] અડધાથી થોડું વધારે. (૨) (લા.) બહાર નીકળતું, બાહ્યગોળ, બિંબાકાર, 'ગિબસ'

**અર્ધાર્ધ** વિ. [+સં. अर्ध] અડધાનું પણ અડધું, પા ભાગનું

**અર્ધાં** જુઓ 'અડધાં.' (ઘડિયો)

**અર્ધાંગ** (અર્ધાઙ્ગ) ન. [+સં. अङ्ग] અડધું અંગ. (૨) અડધું અંગ ઝલાઈ જવાનો રોગ, પક્ષાઘાત, લકવો, 'પેરેલિસિસ'. (૩) (લા.) પત્ની

**અર્ધાંગના** (અર્ધાઙ્ગના) સ્ત્રી. [+સં. अङ्गना] પત્ની

**અર્ધાંગ-વા** પું. [સં. अङ्ग + ગુ. 'વા'], **-વાયુ** પું. [સં.] પક્ષાઘાત, લકવો, અર્ધાંગ

**અર્ધાંશ** (અર્ધાંશ) પું. [સં.] અડધો અંશ કે ભાગ

**અર્ધું** વિ. [+ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] અડધું

**અર્ધું-પર્ધું** જુઓ 'અરધું-પરધું.'

**અર્ધોક્ત** વિ. [+સં. उक्त] અડધું કહેલું

**અર્ધોક્તિ** સ્ત્રી. [+સં. उक्ति] અડધું વચન, ભાંગ્યું તૂટ્યું વચન

**અર્ધોત્ક** વિ. [+સં. उत्क], **અર્ધોત્થિત** વિ. [+સં. उत्थित] અડધું ઊઠેલું, ઉભડક, અધૂકડું

**અર્ધોદય** પું. [+સં. उदय] સૂર્ય કે ચંદ્રનો ક્ષિતિજ ઉપર થયેલો અડધા ભાગનો ઉદય

**અર્ધોદય-પર્વ** ન. [સં.] પોષ અથવા માઘ માસની અમાસે આવતા એક યોગનું વ્રત (આ અમાસે શ્રવણ નક્ષત્ર-રવિવાર-વ્યતિપાત હોય એવો યોગ). (જ્યો.)

**અર્ધોદિત** વિ. [+સં. उदित] અડધું ઊગેલું (ક્ષિતિજ ઉપર સૂર્ય-ચંદ્ર અડધા ઊગેલા દેખાય છે એવું)

**અર્ધોન્મીલીત** વિ. [+સં. उन्मीलित] અડધું ઉઘાડેલું, અડધું ઊઘડેલું

**અર્પણ** ન. [સં.] માનપૂર્વક આપવાની ક્રિયા. (૨) ભેટ-બક્ષિસ આપવાની ક્રિયા. (૩) પાછું સોંપી દેવાની કે હવાલે કરી આપવાની ક્રિયા
**અર્પણ-પત્ર** પું. [સં., ન.], -ત્રિકા સ્ત્રી. [સં.] અર્પણ કર્યાનો લેખ. (૨) બક્ષિસનામું
**અર્પવું** સ. ક્રિ. [સં. अर्प्, તત્સમ] અર્પણ કરવું. (૨) ભેટ-બક્ષિસ કરવી. (૩) (લા.) ભોગ આપવો. **અર્પાવું** કર્મણિ,. **અર્પાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**અર્પાવવું, અર્પાવું** જુઓ 'અર્પવું'માં,.
**અર્પિત** વિ. [સં.] અર્પણ કરેલું
**અર્બુદ** પું., ન. [સં.] શરીરના કોઈ ભાગમાં વા વગેરેને કારણે લોહી અને માંસના વિકારરૂપે થતો ગડ. (૨) રસોળી. (૩) ન. દસ કરોડની સંખ્યા. (૪) પું. ગુજરાતની ઉત્તર સરહદ ઉપર આવેલો પહાડ, આબુ પર્વત. (સંજ્ઞા.)
**અર્બુદા** સ્ત્રી [સં.] આબુ પર્વતની અધિષ્ઠાત્રી દેવી, અધર દેવી. (સંજ્ઞા.)
**અર્બુદાચલ(-ળ)** પું. [+સં. अचल] આબુ પર્વત. (સંજ્ઞા.)
**અર્બુદારણ્ય** ન. [+સં. अरण्य] આબુ પર્વતમાં કોઈ સ્થળે આવેલું પ્રાચીન વન-તીર્થ. (સંજ્ઞા.)
**અર્ભક** પું., ન. [સં., પું.] નાનું બાળક, શિશુ
**અર્ભકી** સ્ત્રી. [સં.] નાની બાળકી
**અર્યમા** પું. [સં.] સૂર્યદેવ. (૨) પિતૃઓમાંનો મુખ્ય પિતૃદેવ. (૩) ઉત્તરા-ફાલ્ગુની નક્ષત્ર. (જ્યો.)
**અર્વાક્-** વિ. [સં., સમાસના પૂર્વ પદ તરીકે આવે છે.] આ બાજુનું, આ સમયનું
**અર્વાક્-કાલ** પું. [સં.] હાલનો સમય, આધુનિક કાલ
**અર્વાક્-કાલિક, અર્વાક્-કાલીન** વિ. [સં.] હાલના સમયનું આધુનિક, સાંપ્રતિક
**અર્વાક્કાલિક-તા, અર્વાક્કાલીન-તા** સ્ત્રી. [સં.] અર્વાચીનતા, આધુનિકતા [પચ્યું રહેલું, વિષયી
**અર્વાક્-સ્રોત** વિ. [+સં. स्रोतस् ન.] વિષય-સુખમાં રચ્યું-
**અર્વાચીન** વિ. [સં.] આધુનિક, હાલનું, આ સમયનું, સાંપ્રતિક
**અર્વાચીન-તા** સ્ત્રી [સં.] આધુનિકતા
**અર્વાચીની-કૃત** વિ. [સં.] આજના સમયને અનુરૂપ કરેલું, 'મોડર્નાઇઝ્ડ' (ન. લ.) [હરસ-મસા
**અર્શ¹** પું., બ.વ. [સં अर्शस्, ન.] ગુદામાંનો મસાનો રોગ,
**અર્શ²** પું. [અર.] ઊન કાંતવાની તકલી. (૨) છાપરું. (૩) તખ્ત, રાજગાદી. (૪) મુસ્લિમ માન્યતા પ્રમાણે આઠમું સ્વર્ગ. (૫) આસમાન. [૦પર ચડા(-ઢા)વવું (રૂ.પ્ર.) ઊંચી પાયરીએ ચડાવવું. (૨) બહુ વખાણ કરવાં]
**અર્હણ** ન., -ણા સ્ત્રી. [સં.] સંમાન, આદર-પૂજા
**અર્હણીય** વિ. [સં.] જુઓ 'અર્હ.'
**અર્હ(-ર્હં)ત** (અર્હત(-ન્ત) જુઓ 'અરહંત'.
**અર્હિત** વિ. [સં.] પૂજેલું, પૂજાયેલું, સંમાનિત
**અર્હ** વિ. [સં.] અર્હણીય, પૂજ્ય, સંમાનનીય
**અલ** સ્ત્રી. શણગાર
**અલક¹** પું. [સં.] મસ્તકનો વાળ. (૨) મસ્તક ઉપરના વાળનો સમૂહ, ચોટલો
**અલક²** સ્ત્રી. [સં.. अ-लक्ष्य (ધ્વનિ) (=નિરાકાર)-બ્રહ્મના એક વિશેષણનો ઉચ્ચાર] સંન્યાસીઓ તરફથી અલક્ષ્ય બ્રહ્મને ઉદ્દેશી ઉચ્ચારવામાં આવતો ઉદ્ગાર, અલેક, અહાલેક
**અલક-દલક** ક્રિ. વિ. [પ્રા.] હાલક-ડોલક, આમતેમ ડોલે એમ [નૃત્ત-પ્રકાર
**અલક-દાંડી** સ્ત્રી. વસાવા લોકોમાં લગ્ન વખતે થતો એક
**અલકનંદા** (-નન્દા) સ્ત્રી. [સં.] ગંગા નદીની એક માતૃશાખા -મથાળની શાખા. (સંજ્ઞા.) [દેશાવર
**અલક-મલક** પું. [જુઓ 'મલક'-દ્વિર્ભાવ.] દેશવિદેશ, દેશ-
**અલક-લટ** સ્ત્રી. [+જુઓ 'અલક¹'+'લટ.] માથાના વાળની લટ-સેર [કબરી
**અલક-શ્રેણિ(-ણી)** સ્ત્રી [સં.] માથાના વાળની પટ્ટી, વેણી,
**અલકા** સ્ત્રી. [સં.] કુબેરની નગરી, અલકાપુરી. (સંજ્ઞા.)
**અલકાધિપ, અલકાધીશ** પું. [+સં. अधिप, अधीश] અલકાપુરીનો સ્વામી-રાજા, કુબેર ભંડારી
**અલકાપુરી** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અલકા'. (સંજ્ઞા.)
**અલકાબ** પું. [અર. અલ્કાબ્; 'લકબ્'નું બ. વ.] ખિતાબ, ઇલકાબ
**અલકાભરણ** ન. [સં. अलक+आभरण] માથાના વાળ-ચોટલામાં ભરાવાતું ઘરેણું, ચાક. (૨) ચોટલાનો શણગાર-ફૂલની વેણી વગેરે
**અલકાવતી** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અલકાપુરી.' (સંજ્ઞા.)
**અલકાવલિ(-લી,-ળિ,-ળી)** સ્ત્રી. [સં. अलक+आवलि, -ली] માથાના વાળની લટની હાર
**અલકેશ,-શ્વર** પું. [સં. अलका+ईश,-श्वर] કુબેર ભંડારી
**અલક્ત, ૦ક** પું. [સં.] પૂર્વે લાખમાંથી બનાવવામાં આવતો હતો તેવો સ્ત્રીઓના હાથપગ તથા હોઠ અને નખ રંગવા માટેનો પ્રવાહી પદાર્થ,.અળતો [આચરણ વિનાનું
**અ-લક્ષણ** વિ. [સં.] લક્ષણ કે નિશાન વિનાનું. (૨) સારા
**અ-લક્ષિત** વિ. [સં.] ધ્યાનમાં ન આવેલું. (૨) જેનું કોઈ નિશાન પણ જોવા મળ્યું નથી તેવું
**અ-લક્ષ્મી** સ્ત્રી. [સં.] લક્ષ્મીનો અભાવ, ગરીબાઈ, દરિદ્રતા. (૨) ખરાબ પ્રકારની દ્રવ્ય-સંપત્તિ
**અ-લક્ષ્ય** વિ. [સં.] ધ્યાનમાં ન આવે તેવું, અજ્ઞેય, અદૃશ્ય, અગોચર. (૨) નિશાની ન જણાય તેવું, નિરાકાર
**અલક્ષ્ય-ગતિ** વિ. [સં.] જેની હિલચાલનો ખ્યાલ ન આવે તેવું
**અલક્ષ્ય-લક્ષ્ય** ન. [સં,] અલક્ષ્ય છતાં જે જ્ઞાનથી દેખાય તેવું છે તે બ્રહ્મ. (વેદાંત.)
**અલક્ષ્ય-વાદ** પું, [સં.] બ્રહ્મનો કદી જ કશો ખ્યાલ નથી આવતો એ પ્રકારનો મત-સિદ્ધાંત
**અલક્ષ્યવાદી** વિ. [સં., પું.] બ્રહ્મનો કદી જ ખ્યાલ ન આવી શકે તેવા સિદ્ધાંતમા માનનારું, અલખવાદી
**અલખ** સ્ત્રી. [સં अलक्ष्य (ધ્વનિ) પું. (=નિરાકાર)-બ્રહ્મના એક વિશેષણ-નો ઉચ્ચાર] અલેક, અહાલેક. (૨) (લા.) સ્ત્રી. વિશાળ સંપત્તિ. (૩) ન. બ્રહ્મ. [૦જગાવવી (રૂ. પ્ર.) 'અલખ'ની ધૂન લગાવવી. (૨) 'અહા-લેક' એવો બોલ ઉચ્ચારી ભીખ માગવી (ખાસ કરી ગોસાંઈ સંન્યાસીઓ અને બાવા કરે છે.)]

**અલખત** સ્ત્રી. અપાર સંપત્તિ, ખજાનો

**અલખ-ધામ** ન. [+ સં.] બ્રહ્મધામ

**અલખધારી** વિ. [+ સં., પું.] અલખ-પંથ એટલે કે ગોરખ-પંથનું અનુયાયી

**અલખ-ધૂન(-ની)** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ધૂન', અને સં. ધ્વનિના સાદૃશ્યે 'ધૂની'.] પરબ્રહ્મના 'અલખ' નામનું સતત ઉચ્ચારણ

**અલખ-નામી** વિ. જુઓ 'અલખ-ધારી'.

**અલખ-નિરંજન** (-નિરઞ્જન) પું. [+ સં. निरञ्जन, વિ.] નિર્ગુણ પરબ્રહ્મ. (વેદાંત.)

**અલખ-પંથ** (-પન્થ) [+ જુઓ 'પંથ'] અલખ-માર્ગ

**અલખ-પુરુષ** પું. [+ સં.] પરબ્રહ્મ. (૨) જીવાત્મા

**અલખ-મસ્તી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'મસ્તી'.] બ્રહ્મનો પરમ આનંદ

**અલખ-માર્ગ** પું. [+ સં.] અલખ-પંથ, ગોરખનાથનો પંથ

**અલખલવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ખળભળવું. **અલખલાવું** ભાવે., ક્રિ. **અલખલાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અલખલાવવું, અલખલાવું** જુઓ 'અલખલવું'માં.

**અલખ-વાદ** પું. [+ સં.] બ્રહ્મ અલક્ષ્ય છે એવું માનવાનો મત-સિદ્ધાંત, નિરાકારવાદ

**અલખવાદી** વિ. [+ સં., પું.] અલખવાદમાં માનનારું

**અલખાઈ** સ્ત્રી. મરણ-સમયની ઝંખના

**અ-લગ** ક્રિ.વિ. [+ સં. अलग्नम् > પ્રા-अलग्गं- > અપ. अलग्गु] જોડાયેલું ન હોય એ રીતે, જુદું, છૂટું. (૨) છેટે, જરા દૂર (અડે નહિ એમ)

**અલગટ** ન. આળ, આરોપ

**અલગત** સ્ત્રી. [અર. અલ્-ગરદ્] અગત્ય, જરૂર. (૨) વિ. અગત્યનું, જરૂરનું. (૩) સહેજ થોડું. [૦ની વાત (રૂ.પ્ર.) વાતમાંથી નીકળતી વાત]

**અલગ-તા** સ્ત્રી. [જુઓ 'અલગ' + સં., ત.પ્ર.] અલગપણું

**અલગતા-વાદ** પું. [+ સં.] ન ભળતાં જુદા જ રહેવાનું વલણ ધરાવવામાં આવે એવો મત-સિદ્ધાંત

**અલગતાવાદી** વિ. [+ સં. वादी, પું.] અલગતાવાદમાં માનનારું, 'સેપરેટિસ્ટ'

**અલ-ગલોટિયું** ન. ગુલાંટ, ગોઠીમડું, અલગોટિયું

**અલગ-વાહક** વિ., પું. [+ સં.] ઉષ્ણતા કે વીજળીના પ્રવાહને જુદો પાડી દોરી લઈ જનાર પદાર્થ. (વિ.)

**અલગાર** સ્ત્રી. [તુર્કી. અલ્ગાર્ = ઝડપી કૂચ] હાર, પંક્તિ. (૨) માન-મરતબો, મોભો. (૩) કામ-ધંધો

**અલગારી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] મસ્ત, મદમાતું. (૨) મનસ્વી, સ્વચ્છંદી. (૩) શોખીન

**અલગાવવું** સ. ક્રિ. વળગાડવું. (૨) લટકાવવું, ચડાવવું. (૩) ઊંચકવું [વિદ્યા, 'ફાઇકૉલૉજી'

**અલગા-વિદ્યા** સ્ત્રી. [અસ્પષ્ટ + સં.] દરિયાઈ છોડ સંબંધી

**અલગુંજા(-ઝા), અલગોજા(-ઝા)** ન. [અર. અલ્-ગૂઝા] એક પ્રકારની વાંસળી, શરણાઈ જેવું મોઢેથી વગાડવાનું એક વાદ્ય

**અલ-ગોટિયું** જુઓ 'અલ-ગલોટિયું'.

**અ-લગ્ન** વિ. [સં.] નહિ વળગેલું, નહિ ચોટેલું, અલગ

**અ-લઘુ** વિ. [સં.] નાનું નહિ તેવું. (૨) (લા.) ગંભીર. (૩) ગૌરવવાળું

**અલ(-ળ)છ** (-છ્ય), **અલછી** સ્ત્રી. [સં. अलक्ष्मी > પ્રા. अलच्छी] લક્ષ્મી-સમૃદ્ધિનો અભાવ, ગરીબાઈ, નિર્ધનતા. (૨) (લા.) ફૂવડ સ્ત્રી

**અ-લજ** વિ. [સં. अ-लज्ज] જુઓ 'અ-લજ્જ.'

**અલજો** પું. આતુરતા, ઉત્કંઠા

**અ-લજ્જ** વિ. [સં.] લજ્જા વિનાનું, નિર્લજ્જ, બેશરમ

**અલડ** (અ:લડ) વિ. [સર૦ અર. અલદ્ = ટંટાખોર] જુઓ 'અલ્લડ'. ['અલ્લડાઈ.'

**અલડાઈ** (અ:લડાઈ) સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] જુઓ

**અલત** (-ત્ય) સ્ત્રી. એકબીજા સાથે સાંધ કરવા માટે પથ્થરની ધાર ઉપર કરવામાં આવેલી ઘીમી

**અલનાર શિરા** સ્ત્રી. [અર. અલ્નાર્ =ટચલી આંગળી તરફના લાંબા હાડકાને લગતું + સં.] અનામિકા અને ટચલી આંગળી વચ્ચેની રગ

**અલપ-છ(-ઝ)લપ** ક્રિ.વિ. ઉપર-ટપકે, ઉપર ઉપરથી

**અલપલ** ન. આચર-કૂચર, કાચું-કોરું, પરચૂરણ ખાવાનું

**અલપવું** સ.ક્રિ. [સં. आ-लप्] જુઓ 'આલાપવું.' **અલપાવું**[1] કર્મણિ., ક્રિ.

**અલપાઈ** સ્ત્રી. [ગ્રા.] અસુખ, બેચેની

**અલપાકા** ન. [સ્પે. ઍલ્પાકા] દક્ષિણ અમેરિકાના એક જાનવરનું ઊન. (૨) એ ઊનમાંથી બનાવેલું એક કાપડ

**અલપાવું**[1] જુઓ 'અલપવું'માં.

**અલપાવું**[2] અ.ક્રિ. છુપાવું. (૨) નાશ પામવું

**અલફા** પું. [અર.અલ્-અબા] બાંય વગરનો આગળથી ખુલ્લો ઝભ્ભો, ફકીરની બાય વગરની કફની

**અલફાઉ** વિ. [ફા. આલુફ્તહ્] નકામું, ફાલતું. (૨) અકફાઉ, રઝડું, રખડુ ['અલફા'.

**અલફી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અલફા' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ

**અલબત** (-ત્ત, -ત્તા, -ત્તાં) ક્રિ.વિ. [અર. અલ્બત્તહ્] ખચિત, નિઃસંદેહ, જરૂર

**અલબલ** વિ. [રવા.] ઢંગધડા વિનાનું, ગમે તેવું, હેલફેલ

**અલભું(-ભ્યું)** વિ. [સં. अलभ्य- > પ્રા. अ-लब्भ-(સૌ.)] (લા.) સલભ્યું નહિ તેવું, અઘરું, મુશ્કેલ, કપરું

**અલબેલું** વિ. [અર. અલ્વયુલા=રાજાની બક્ષિસ વહેંચનાર] ઉદાર, પરોપકારી. (૨) વરણાગિયું. (૩) ફાંકડું, ફૂટડું, દેખાવડું [(પદ્યમાં.)

**અલબેલડું** વિ. [+ ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] અલબેલું.

**અ-લબ્ધ** વિ. [સં.] નહિ મળેલું, નહિ મેળવેલું, અપ્રાપ્ત

**અલભ્યું** જુઓ 'અલભું.'

**અ-લભ્ય** વિ. [સં.] મળી કે મેળવી ન શકાય તેવું

**અલભ્ય-લાભ** પું. [સં.] ન થઈ શકે તેવી પ્રાપ્તિ. (૨) મુશ્કેલીથી મળી શકે તેવો ફાયદો [તિટલું, પૂરતું

**અલમ્** ક્રિ.વિ. [સં.] બસ, હાંઉ, ખામોશ. (૨) જોઇયે

**અલમ** પું. [અર. 'આલિમ્'નું બ.વ. ઉલમા, વિદ્વાનો] વિદ્વાન. (૨) મોહરમના સરઘસમાં ઉપાડાતો હસન અને હુસેનનો ભાલાવાળો ઝંડો. (૩) (લા.) ઝંડો, વાવટો

**અલમસ્ત** વિ. [અર.અલ્ + ફા. આ ઉર્દૂમાં ઘડાયેલો શબ્દ] અતિ મસ્ત, મદમાતું. (૨) મલ્લ જેવું પુષ્ટ અને જોરાવ

**અલમસ્તી, -સ્તાઈ** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ'-'આઈ' ત.પ્ર.] અલમસ્ત હોવાપણું

**અલમારી** સ્ત્રી. [પોર્યુ. આર્મારિઓ, આલ્મારિઓ] કબાટ. (૨) ભીંતનું કબાટ, તાકું, હાટિયું. (૩) અનેક ખાનાંવાળી ઘોડી કે છાજલી (દીવાલમાં લગાડેલી)

**અલમોલા** (અલમ્મોલા) પું. [અર, અલ્ મવ્લ્] વડો હાકેમ, સૂબો. (૨) દક્ષિણ ગુજરાતના સારસ્વત બ્રાહ્મણોની એક અટક અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**અલર્ક** પું. [સં.] હડકાયો કૂતરો. (૨) એક વનસ્પતિ, ધોળો આકડો

**અલર્ક-વિષ** ન. [સં.] હડકાયા કૂતરાનું ઝેર

**અલગર્દ** ન. એ નામનું એક નક્ષત્ર, 'હાઇડ્રસ'

**અલલ-ટપ્પુ** જુઓ 'અલેલ-ટપ્પુ'.

**અ-લવણ**[1] વિ. [સં.] જેમાં મીઠું નથી નાખ્યું તેવું, અલોણું, મોળું

**અ-લવણ**[2] જુઓ 'અલવાન'.

**અલવલ** સ્ત્રી. [રવા.] ઈજા, આંચ, હરકત. (૨) મુશ્કેલી

**અલવલી** સ્ત્રી. ઊધઈની જાતનું એક જીવડું

**અલવાઈ** વિ., સ્ત્રી. એક કે બે માસના બચ્ચાવાળી ગાય ભેંસ વગેરે [ઊનની શાલ, કામળી

**અલવાન** ન. [અર. 'લવન્'નું બ.વ.-રંગો. ઉર્દૂમાં-] કોર વિનાની

**અલવિદા** સ્ત્રી. [અર. અલ્વિદાઅ] છેલ્લી વિદાય, છેલ્લી સલામ. (૨) રમજાનનો છેલ્લો શુક્રવાર

**અલવીતું** વિ. આરવીતડું [(૨) વખોડતું

**અલવું** વિ. [સં. आ-लपित- > પ્રા. आ-लविअ-] બકવાટ કરતું.

**અલવેસર** વિ. અતિ સુંદર, અલબેલું

**અલવો** પું. એક વનસ્પતિ

**અલવો-ક(-ચ)લવો** પું. [જુઓ 'કલવો' (કલેવો)નો દ્વિર્ભાવ.] પરણવા આવેલા વરને વરઘોડે ચડતાં પહેલાં કન્યાપક્ષ તરફથી મોકલાતો ખાદ્ય પદાર્થ, કલેવો

**અલસ** વિ. [સં.] આળસથી ભરેલું, આળસુ, સુસ્ત. (૨) ધીરું, મંદ. (૩) ઊંઘ ભરેલું

**અલસ-ગતિ** સ્ત્રી. [સં.] ધીમી અને સુસ્ત ચાલ. (૨) વિ. ધીમી અને સુસ્ત ચાલવાળું

**અલસ-ગમના** વિ, સ્ત્રી. [સં.] ધીમી અને સુસ્ત ચાલે ચાલતી સ્ત્રી

**અલસ-તા** સ્ત્રી. [સં.] આળસુપણું, આળસ

**અલસ-મતિ** સ્ત્રી. [સં.] મંદ બુદ્ધિ. (૨) વિ. મંદ અને સુસ્ત બુદ્ધિવાળું [ગોકળગાય

**અલસા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] આળસુ સ્ત્રી. (૨) એક વનસ્પતિ. (૩)

**અલસાણું** વિ. [જુઓ 'આળસવું'–આ જૂ.ગુ. નું ભૂ. કૃ.] આળસ પામેલું (૨) (લા.) કેફથી ભરાયેલું

**અલસેક્ષણ** વિ. [સં. अलस + ईक्षण] આંખમાં આળસ હોય તેવું, તંદ્રાળુ

**અ-લહેતું** (અલે:તું) જુઓ 'અલેતું.'

**અલં-કરણ** (અલઙ્કરણ) ન. [સં.] શણગારવાની ક્રિયા. (૨) શણગાર, ભૂષણ, ઘરેણું. (૩) શોભા

**અલં-કાર** (અલઙ્કાર) પું. [સં.] શણગાર. (૨) ઘરેણું, આભૂષણ. (૩) તાન કે આલાપમાં વપરાતી સ્વરની જુદી જુદી જાતની ગૂંથણી. (સંગીત.) (૪) શબ્દ અને અર્થની ચમત્કૃતિવાળી રચના, કાવ્યસાહિત્યની શોભા. (એના 'શબ્દાલંકાર' અને 'અર્થાલંકાર' એવા બે ભેદ છે, જે પ્રત્યેકના અનેકાનેક ભેદ સંસ્કૃત કાવ્યશાસ્ત્રના ભિન્ન ભિન્ન ગ્રંથોમાં અપાયા છે.) (કાવ્ય.)

**અલંકાર-કલા(-ળા)** (અલઙ્કાર-) સ્ત્રી. [સં.] બોત્તેર કળાઓમાંની એક ('શોભા'ને લગતી)

**અલંકાર-કામુકતા** (અલઙ્કાર-) સ્ત્રી. [સં.] કોઈ પણ પદાર્થમાં 'જીવ' છે એવું આરોપણ કરી એના તરફ આદર કે ચીડની મનોવૃત્તિ, જીવારોપણ-વાદ, 'ફેટિશિઝમ' (ભૂ. ગો.)

**અલંકાર-ગૃહ** (અલઙ્કાર-) [સં., પું., ન.] જ્યાં દેહની શોભા અને અલંકૃતિ કરવાની હોય તેવું મકાન

**અલંકાર-દોષ** (અલઙ્કાર-) પું. [સં.] કાવ્યશાસ્ત્રના અલંકારોનાં લક્ષણોથી તે તે અલંકારમાં જુદું કાંઈ આવી જતાં ગણાતો દોષ. (કાવ્ય.) [ભૂષિત કરેલું, શણગારેલું

**અલંકાર-મંડિત** (અલઙ્કાર–મણ્ડિત) વિ. [સં.] આભૂષણોથી

**અલંકારવું** (અલઙ્કાર–) વિ. [સં., તત્સમ ના. ધા.] સારું દેખાય તેવું રૂપ આપવું, શણગારવું

**અલંકાર-શાસ્ત્ર** (અલઙ્કાર-) ન. [સં.] જેમાં બેઉ પ્રકારના અલંકારોનાં લક્ષણ અને ઉદાહરણ (લક્ષ્યો) આપી સ્વરૂપ વિશે ચર્ચા-વિચારણા કરવામાં આવી હોય તેવું કાવ્યશાસ્ત્ર

**અલંકાર-શાસ્ત્રી** (અલઙ્કાર-) વિ., પું. [સં., પું.] કાવ્યશાસ્ત્રના અલંકારોનું જ્ઞાન ધરાવનાર

**અલંકારિત** (અલઙ્કારિત) વિ. [સં.] જેને અલંકાર કરવામાં આવ્યું છે તેવું. (૨) જે ગદ્યપદ્યમાં કાવ્યના અલંકાર વણી લેવામાં આવ્યા છે તેવું

**અલંકારી** (અલઙ્કારી) વિ. [સં, પું.] અલંકારવાળું

**અલં-કાર્ય** (અલઙ્કાર્ય) વિ. [સં.] શણગારવા જેવું

**અલં-કૃત** (અલઙ્કૃત) વિ. [સં.] શણગારેલું. (૨) કવિતાના અલંકારોવાળું [અલંકારોની શોભા

**અલંકૃતિ** (અલઙ્કૃતિ) સ્ત્રી. [સં.] શણગાર–ક્રિયા. (૨) કાવ્યના

**અલંગ**[1] (અલઙ્ગ) પું. ખેતરોમાં પાણી મોકલવાની સાંકડી ખુલ્લી નાળ, ધોરિયો. [૦ પર (રૂ. પ્ર.) તૈયારી ઉપર. ૦ પર આવવું (રૂ. પ્ર.) ગુસ્સે થવું]

**અલંગ**[2] (અલઙ્ઘ) સ્ત્રી. ઘોડીની ઋતુદશા. [૦ પર આવવું (રૂ. પ્ર.) ઘોડાનું ઠાણે આવવું, ઘોડીને નર-ઘોડાની કામના થવી] [વળગે નહિ એમ. (૩) બહુ મોટું

**અલંગ**[3] (અલઙ્ગ) ક્રિ.વિ. અલગ, જુદું (૨) છેટે, દૂર, લાગે

**અલંગ-છલંગ** (અલઙ્ગ-છલઙ્ગ) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'છલંગ'નો દ્વિર્ભાવ. (સુ.)] વગર ટેકે કે આધારે, અધ્ધર

**અલંગ-ફલંગ** (અલઙ્ગ--ફલઙ્ગ) ન. [જુઓ 'ફલંગ'નો દ્વિર્ભાવ. (ગ્રા.)] ઊંટ ['અલગાર.'] લાંબી હાર, લંગાર

**અલંગર(-ળ)** (અલઙ્ગર,–ળ) સ્ત્રી. [તુર્કી. અલ્ગાર્. જુઓ

**અલંગે-અલંગે** (અલઙ્ગે–અલઙ્ગે) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'અલંગ'નો દ્વિર્ભાવ.] છલાછલ, ઓગેછેગે

**અ-લંઘન** (–લઙ્ઘન) ન. [સં.] નહિ ઓળંગવાપણું. (૨) રાગમાંના અમુક સ્વરોને આલાપમાં વધારે પ્રમાણમાં લેવાની ક્રિયા. (સંગીત.)

**અ-લંઘનીય** (-લઙ્ઘનીય) વિ. [સં.] ઓળંગી ન શકાય તેવું, અલંઘ્ય [ઉથાપેલું

**અ-લંઘિત** (-લઙ્ઘિત) વિ. [સં.] નહિ ઓળંગેલું. (૨) નહિ

**અ-લંઘ્ય** (-લઙ્ઘ્ય) વિ. [સં.] નહિ ઓળંગવા જેવું, (૨) નહિ ઉથાપવા જેવું

**અલંઘ્ય-તમ** વિ. (-લઙ્ઘ્ય-) [સં.] બિલકુલ ઓળંગી કે ઉથાપી ન શકાય તેવું

**અલંઘ્ય-તા** (-લઙ્ઘ્ય-) સ્ત્રી. [સં.] નહિ ઓળંગવાની કે ઉથાપવાની સ્થિતિ

**અ-લંપટ** (-લમ્પટ) વિ. [સં.] લંપટ-લબાડ નહિ તેવું

**અ-લંબ** (-લમ્બ) વિ. [સં.] લાંબું નહિ તેવું, મધ્યમ માપનું. (૨) ટૂંકું

**અલંબા** (-લમ્બા) પું. [સં.] બિલાડીનો ટોપ, મીંદડીની બળી

**અલં-બુદ્ધિ** (અલમ્બુદ્ધિ) સ્ત્રી. [સં.] છે તેટલું બસ છે એમ માનવાની વૃત્તિ, સંતોષ. (૨) વિ. સંતોષી

**અલા**[૧] સ્ત્રી. [અર.] સુખસમૃદ્ધિ, આબાદી. (૨) સુભાગ્ય

**અલા**[૨] જુઓ 'અલા-બલા'. [૦ **કોટે વળગવી** (રૂ. પ્ર.) સારું કરવા જતાં નરસું થવું]

**અલાઈ** વિ. [જુઓ 'અલ્લા'>અલા + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] અલ્લાહને લગતું, ખુદા કે પરમાત્મા સંબંધી. (૨) (લા.) નિષ્કપટી, ભોળું, અવિકારી. (૩) લાચાર, અનાથ. [૦ **ગાવડી** (રૂ. પ્ર.) રાંકડું માણસ. ૦ **પુરુષ** (રૂ. પ્ર.) દેવતાઈ આદમી. (૨) ભોળો આદમી]

**અલાઉ** વિ. [જુઓ 'અલાયદું.'] નિરાળું, ઇલાયદું, નોખું (૨) બહારનું, પરાયું, અજાણ્યું

**અલા-કૃમિ** ન. [જુઓ 'અલા[૧]' + સં., પું.] સુતરિયો જીવડો. 'ઇલ-વર્મ'

**અલાકો-(-ખો[૧],)** જુઓ 'ઇલાકો.'

**અલાખો**[૧] જુઓ 'અલાકો.'.

**અલાખો**[૨] પું. [સં. अभिलाष] અભિલાષ, પ્રબળ ઇચ્છા

**અ-લાક્ષણિક** વિ. [સં.] લાક્ષણિક નહિ તેવું, બીજી વસ્તુથી જુદું પાડનાર ખાસ ગુણ કે લક્ષણ વિનાનું

**અ-લાઘવ** ન. [સં.] લાઘવનો અભાવ, વિસ્તાર (શૈલીનો એક દોષ). (૨) (લા.) ગૌરવ, મોટાઈ

**અલાચી** સ્ત્રી. એક જાતની ડાંગર

**અલાણવું** અ.ક્રિ. ઊંટનું બરાડવું, ગાંગરવું [**અલાણ્યું ત્યારે પલાણ્યું** (રૂ.પ્ર.) જેમ જેમ માણસ વધારે બબડે તેમ તેમ એને વધારે દબાવવામાં આવે.]

**અલાણું-ફલાણું** વિ. [જુઓ 'ફલાણું'નો દ્વિર્ભાવ.] આ અને એ, અમુક તમુક

**અલાણ્યાં-ખલાણ્યાં** ન., બ.વ. [સૌ.] હિંદુઓમાં જાનને ઉતારો આપ્યા પછી લગ્ન-મુહૂર્ત પહેલાં બેઉ બાજુની સ્ત્રીઓ દીવડા લઈ અડધે માર્ગે મળે અને ત્યાં વર-કન્યાનાં લગ્ન-સમયનાં પહેરવાનાં વસ્ત્રોની ફેરબદલી કરવામાં આવે-એ વિધિ

**અલાત** ન. [સં.] ઊંબાડિયું. ખોરણું, (૨) મશાલ

**અલાત-ચક્ર** ન. [સં.] ચક્કર ચક્કર ફેરવવામાં આવતું ઊંબાડિયું. (૨) એનાથી થતું વર્તુળ

**અલાત-વાયુ** પું. [સં.] કોલસામાંથી નીકળતો ગૅસ, 'કોલ-ગૅસ'

**અલાતિન** પું. રાતા રંગનો એક રાસાયણિક પદાર્થ 'એ-થેરીન' (ર.વિ.)

**અલાદ** વિ. [અર. 'અલદ્'=અતિ તકરારી, કજિયાખોર] (લા.) નિર્ધન, દીન, રાંક

**અ-લાધિયું** ન. [સં. अ-लब्ध>પ્રા. अ-लद्ध- + ગુ. 'ઇયું' ભૂ.કૃ.] [સૌ.] (લા.) નઠારી જણતરનું, હલકી ઓલાદનું (અર્થ તિરસ્કારનો છે.)

**અલાન** ન. [સં. आलान] હાથી બાંધવાનો ખાંભો-દોરડું-સાંકળ. (૨) બેડી. (૩) વેલો ચડાવવા માટે ખોડેલું લાકડું

**અલાફલ** વિ. વાંકા કે ત્રાંસા પગ પડે એવી ચાલનું

**અલા-બલા** સ્ત્રી. [અર. 'બલા'નું ગુ.માં દ્વિર્ભાવ-રૂપ] (લા.) ઝોડ-ઝપાટ, નડતર. (૨) પીડા, ઉપાધિ, કષ્ટ. (૩) સંકટ, વિઘ્ન

**અલાબાસ્ટર** પું. [અં. ઍલેબૅસ્ટર] રમકડાં દાબડા વગેરે બનાવવાના કામમાં આવતો એક કિંમતી પથ્થર

**અલાબુ(-બૂ)** ન. [સં., સ્ત્રી.] તૂંબડું

**અલાબુ(-બૂ)-પાત્ર** ન. [સં.] સંન્યાસીનું તુંબીપાત્ર

**અલાબુ(-બૂ)-વીણા** સ્ત્રી. સં.] તૂંબડાની બનાવેલી બીન

**અલાબુ(-બૂ)-સારંગી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'સારંગી'.] વીણાથી જુદી જાતનું થોડા તારવાળું એક તંતુવાદ્ય

**અલાબેલી** કે.પ્ર. ['અલા બેલી=રક્ષક છે' એ ભાવ વ્યક્ત કરનારો ઉદ્ગાર] મુસલમાનો જુદા પડતી વેળા ઉચ્ચારે છે તે ઉદ્ગાર [નુકસાન

**અ-લાભ** પું. [સં.] લાભનો અભાવ. (૨) ખોટ, હાનિ,

**અલાભ-કર** વિ. [સં.] ખોટ કરનારું, ગેરફાયદો કરનાર. (૨) હાનિકારક

**અલામત** ન. [અર.] એંધાણી, નિશાન, ચિહ્ન

**અલામાંદા** ન. ફિક્કા લીલા રંગનાં પાંદડાં અને પીળા રંગનાં મોટાં સુંદર ફૂલવાળું એક ઝાડ

**અ-લાયક** વિ. [+ જુઓ 'લાયક'.] નાલાયક, અયોગ્ય, કુપાત્ર

**અલાયચી** સ્ત્રી. [સં. एला, ફા. અલાચી] મુખવાસ-સૌરભ વગેરે માટે વપરાતા નાના ડોડવાની એક જાત, એલચી. (૨) (લા.) એલચીના ઘાટની સૂતરસાળના કરતાં ઊંચી ચોખાની એક જાત

**અલાયચો**[૧] પું. [સં. एला, ફા. અલાયચહ્] એલચીના ડોડાથી મોટા ડોડાનો એવો એક બીજો પ્રકાર. (૨) (લા.) ચોખાની 'એલચી'ના પ્રકારની મોટા દાણાની જાત

**અલાયચો**[૨] પું. [તુર્કી. અલાચહ્] ધારીવાળું બે રંગનું એક કાપડ. (૨) (ગુ.મા) એક જાતનું ગરમ સુતરાઉ કાપડ

**અલા(-ળા)યો** પું. આખલા ખૂંટને એ ઓળખાય એ માટે પૂંઠ પડખે કરવામાં આવતો ત્રિશૂળ જેવો આંકો. (૨) કોઈ પણ રકમ પૂર્ણ છે-આના પાઈ કે દશાંશ પદ્ધતિમાં પૈસા નથી - એ બતાવવા જમણી બાજુ વાળી લેવામાં આવતો ઊભો અર્ધચંદ્ર ')', ઓળાયો. (૩) એવું અર્ધવર્તુલ. (૪) (લા.) માતેલો સાંઢ

**અલાર**[1] સ્ત્રી. [તુર્કી. અલ્ગાર્ = ઝડપી કૂચ] હાર, પંક્તિ, અલગાર, લંગાર, લાર
**અલાર**[2] ન. કમાડ
**અ-લાલચુ** વિ. [+ જુઓ 'લાલચુ'.] લાલચુ નહિ તેવું, લાલચ વગરનું, નિઃસ્પૃહ
**અલાયદું(-ધું)** જુઓ 'અલાહિદું.'
**અલાવ** પું. [ફા.] બળતો અગ્નિ (ઉ.ત. મોહરમને અંગે આસપાસ નાચવા માટે સળગાવેલો અગ્નિ). (૨) ઠંડી દૂર કરવા કરવામાં આવતું તાપણું
**અલાવડા-વેડા** પું., બ.વ. [જુઓ 'અલાવડું + 'વેડા'.] અલાવડું કરવાની ટેવ
**અલાવડાં-ખોર** વિ. [જુઓ 'અલાવડું + ફા. પ્રત્યય] અલાવડું કરવાની ટેવવાળું
**અલાવડિયું** વિ. [જુઓ 'અલાવડું' + ગુ.' ઇયું' ત.પ્ર.] અલાવડું, અલાવડાંખોર
**અલાવડું** વિ. [સં. आ-लापक- > પ્રા. आ-लावअ-] વગર બોલાવ્યે વચ્ચે બોલનારું, દોઢડાહ્યું. (૨) સાચું જૂઠું કરનારું. (૩) ખુશામતખોર. (૪) ચૂગલીખોર, ચાડિયું. (૫) ન. વગર બોલાવ્યે વચ્ચે બોલવું એ, દોઢડહાપણ. (૬) (લા.) સાચુંજૂઠું, આઘાપાછી. (૭) ખુશામત. (૮) ચાડીચૂગલી
**અલાવવું** જુઓ 'આલવું'માં.
**અલાવા** ઉભ. [અર. ઇલ્લાવહ] ઉપરાંત, સિવાય. (૨) વળી, તેમજ
**અલાવું** જુઓ 'આલવું'માં.
**અલાહિદું** વિ. [અર. અલાહિદહ] અલગ, જુદું, અલાયદું, નિરાળું, નોખું, ભિન્ન. (૨) (લા.) બહારનું, પરાયું. (૩) અજાણ્યું
**અલિ, -લી** પું. [સં. अलि અને अलिन्=અલી બેઉ] ભ્રમર, ભમરો.
**અલિ-કુલ** (-ળ) ન. [સં.] ભમરાઓનું ટોળું, ભ્રમર-સમૂહ
**અ-લિખિત** વિ. [સં.] લિખિત – લખેલું ન હોય તેવું. (૨) લખેલું ન હોય છતાં બંને પક્ષે લખેલું ગણી સ્વીકારેલું
**અલિ-ગણ** પું. [સં.] જુઓ 'અલિ-કુલ.'
**અલિ-જિહ્વા** સ્ત્રી. [સં.] ગળામાંનો કાકડો, પડજીભ
**અલિજિહ્વા-છેદન** ન. [સં.] કાકડા કાપવાની ક્રિયા, કાકડાનું 'ઓપરેશન'
**અલિ-ઝંકાર** (-ઝઙ્કાર) પું. [સં.] ભ્રમરોનો ગુંજારવ
**અલિની** સ્ત્રી. [સં. अलिन् + ई] ભ્રમરોનું ટોળું
**અલિ-પંક્તિ** (-પઙ્ક્તિ), **અલિ-માલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] ભ્રમરોની હાર
**અ-લિપિજ્ઞ** વિ. [સં.] લિપિ ઉકેલતાં ન આવડે તેવું. (૨) લખેલું વાંચતાં ન આવડે તેવું, અભણ
**અ-લિપ્ત** વિ. [સં.] ખરડાયેલું ન હોય – લીંપાયેલું ન હોય તેવું. (૨) (લા.) પાસ ન લાગ્યો હોય તેવું. (૩) નહિ સંડોવાયેલું. (૪) અનાસક્ત, નિષ્કામ
**અલિપ્ત-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] અલિપ્ત હોવાપણું
**અલિ(-લે)ફ** પું. [અર. અલેફ્] સેમેટિક લિપિઓનો પહેલો મૂળાક્ષર – 'અ'કારનો પ્રતિનિધિ. (૨) (લા.) આરંભ, શરૂઆત. (૩) આરંભની વાત
**અલિયા, અલિયાની** વિ. [અર. + ફા. 'અલવી' = હજરત મોહમ્મદ પેગંબરના પિતરાઈ ભાઈ અને જમાઈ ચોથા ખલીફા અલીના વંશનો અને અનુયાયીઓ–દાઉદી વહોરા–તે 'અલિયાની'] દાઉદી વહોરાના પંથનું. (૨) (લા.) ઊંચા ખાનદાનનું
**અલિ-યૂથ** ન. [સં.] જુઓ 'અલિ-કુલ.'
**અલિ-રુત** ન., **અલિ-વિરાવ** પું., **અલિ-વિરુત** ન. [સં.] ભ્રમરોનો ગુંજારવ
**અલિ-સંકુલ** (-સઙ્કુલ) વિ. [સં.] ભ્રમરોથી ભરપૂર
**અ-લિંગ** (-લિઙ્ગ) વિ. [સં.], **અલિંગી** (-લિઙ્ગી) [સં., પું.] લિંગ–સ્ત્રીપુરુષ કે નર-માદાનાં કુદરતી ચિહ્નો વિનાનું, 'એસેક્સ્યુઅલ.' (૨) શરીર વિનાનું. (૩) (લા.) ન., પું. નિરંજન નિરાકાર પરબ્રહ્મ–પરમાત્મા
**અલિંદ** (અલિન્દ) પું. [સં.] બારણાની બહારનો અડીને આવેલો ઓટલો કે પડથાર. (૨) બારણાની અંદરની પરસાળ
**અલિંદ-માર્ગ** (અલિન્દ–) પું. [સં.] બંગલાના દરવાજા આગળની આરકાંવાળી જગ્યા
**અલિંદી** (અલિન્દી) સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી. પ્રત્યય] નાનો ઓટલો, ઓટલી
**અ-લિંબ** (-લિમ્બ) પું. સં. વનસ્પતિનો એક વર્ગ, 'ફંગસ'
**અલી**[1] જુઓ 'અલિ, -લી'.
**અલી**[2] કે.પ્ર. [સં. हला > અપ. હેલ્લિ] સહીપણીઓમાં સંબોધનાત્મક એકબીજાને ઉદ્દેશી કરવામાં આવતો ઉદ્ગાર
**અલી**[3] પું. [અર.] હજરત મોહમ્મદ પેગંબરના પિતરાઈ ભાઈ અને જમાઈ ચોથા ખલીફાનું નામ (ઇસ્માઇલી ખોજા એમને ઈશ્વરી દસમો અવતાર માને છે.) (સંજ્ઞા.)
**અલીક** વિ. [સં.] અપ્રિય, અણગમતું. (૨) અસત્ય, જૂઠું, ઢોંગ ભરેલું. (૩) અસહ્ય. (૪) ન. અપ્રિય. (૨) માનસિક દુઃખ
**અલીક-તા** સ્ત્રી. [સં.] અલીકપણું
**અલીખત્તો** પું. [પ્રા.] કશું જ નહિ એ
**અલી રે અલી** સ્ત્રી. બાળકોની એ નામની એક રમત
**અલીલ** વિ. [અર.] બીમાર, માંદું, નબળી તબિયતનું, રોગી
**અલીલખ** વિ. [ગુ. 'આ લે લાખ = ઉઠાવ લાખો' એવા ઉદ્ગારમાંથી] (લા.) અસંખ્ય, બેશુમાર, સંખ્યાબંધ
**અલીંતું** વિ. [ગ્રા.] અવનવી શોભાવાળું
**અલુ**[1] સ્ત્રી. એક જાતની કંદવાળી વનસ્પતિ, અળવી
**અલુ**[2] સ્ત્રી. નાની લોટી, કળસલી
**અલુકે ફેરે** ક્રિ. વિ. [ગ્રા. + જુઓ 'ફેરો'. સા.વિ., એ. વ.] આલુકે ફેરે, આ ફેરે, આ વાર, આ સમયે
**અ-લુક્-સમાસ** પું. [સં. 'લુક્' = લોપ] જેમાં પૂર્વપદના વિભક્તિ-પ્રત્યયનો લોપ નથી થતો તેવો તત્પુરુષ કે બહુવ્રીહિ સમાસ. (વ્યા.)
**અલુ(-લૂ,-લો)ખડું** ન. અળવીના ગાંઠ
**અ-લુપ્ત** વિ. [સં.] લોપ પામ્યુ–અદૃશ્ય થયું નથી તેવું, લોપ કે અદૃશ્ય કર્યું નથી તેવું
**અલુ-ફેરે** જુઓ 'અલુકે ફેરે.'
**અ-લુબ્ધ** વિ. [સં.] નહિ લોભાયેલું, નિર્લોભ
**અલૂખડું** જુઓ 'અલુખડું'.

**અલૂ(-લો)ણા-વ્રત** ન. [જુઓ 'અલૂણું' + સં.] મીઠું નાખેલા પદાર્થ ન ખાવાનું (ચૈત્ર માસનું કે એવું) વ્રત

**અલૂ(-લો)ણાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'અલૂણું'.] અલૂણા-વ્રત

**અલૂ(-લો)ણું**[1] વિ. [સં. अलवणक- > પ્રા. अलउणअ-] (જેમાં લવણ-મીઠું ખાવામાં નથી આવતું તેવું (ચૈત્ર મહિનામાં ખાસ કરી કરવામાં આવતું વ્રત)

**અલૂ(હલો)ણું**[2] વિ. [સં. अ-लावण्यक- > પ્રા. अलाउणअ-] ફીકું, ઉદાસ. (૩) બદસૂરત

**અલૂફા** પું. [અર.] વર્ષાસન

**અલૂર** વિ. [ગ્રા.] શક્તિ વિનાનું, નબળું. (૨) (લા.) ભોળું, નિષ્કપટી. (૩) તોફાની

**અલૂરાઈ** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] તોફાન, આળવીતરાઈ. (૨) ઉતાવળ

**અલૂરું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] તોફાની

**અલેક**[1] જુઓ 'અહાલેક.'

**અલેક**[2] ન. [તુર્કી. = સીધો રસ્તો, અર. અલાકહ્ = સંભાળવું, સીધું રાખવું] સુકાન સીધું રાખીને હંકારવું એ

**અલેક ગિરનારી** કે.પ્ર. જુઓ 'અહાલેક ગિરનારી.'

**અલેક(-ખ)રું** વિ. [સૌ.] રીતભાત વિનાનું, કામકાજમાં ઢંગધડા વિનાનું. (૨) બેદરકાર

**અલેકિયો** જુઓ 'અહાલેકિયો.'

**અ-લેખ** વિ. [સં.] લેખ વિનાનું. (૨) લેખ્યા વિનાનું, અપાર. (૩) ન લખવા જેવું

**અલેખરું** જુઓ 'અલેકરું'.

**અ-લેખું** વિ. [+ જુઓ 'લેખું'.] લેખા વિનાનું, નકામું, અફળ

**અ-લેખે** ક્રિ. વિ. [+ ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] ગણી ન શકાય એ રીતે. (૨)(લા.) એળે, નકામું

**અલે-ખેલ** ક્રિ. વિ. [ગ્રા.] જુઓ 'આલેખેલે'.

**અલેચો** જુઓ 'અલાયચો'.

**અલેટ(-ઠ,-ઢ)વું** અ. ક્રિ. આળોટવું. (૨) અઢેલીને આરામ કરવો. **અલેટા(-ઠા,-ઢા)વું** ભાવે., ક્રિ. **અલેટા(-ઠા,-ઢા)વવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**અલેટા(-ઠા,-ઢા)વવું, અલેટા(-ઠા,-ઢા)વું** જુઓ 'અલેટ(-ઠ,-ઢ)વું'માં.

**અલેડી** સ્ત્રી. એક જાતનો વનસ્પતિ-છોડ, અલેથી, અથેલી

**અલેઢવું** જુઓ 'અલેટવું.' **અલેઢાવું** ભાવે., ક્રિ. **અલેઢાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અલેઢાવવું, અલેઢાવું** જુઓ 'અલેઢવું'માં.

**અલેણાં-ભાવ** પું. [જુઓ 'અ-લેણું' + સં.] પૂર્વ જન્મના ઋણને લીધે લાભ ન મળે અથવા નુકસાન થાય એવો સંબંધ

**અ-લેણું** ન. [+ જુઓ 'લેણું'.] લેણાનો અભાવ

**અલેતાઈ** સ્ત્રી. (અ:લે-) [જુઓ 'અ-લેતું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર. અલેતાપણું. (૨) બેપરવાઈ, બેદરકારી

**અલેતું** (અ:લેતું) વિ. [+ સં. *लभत्- > પ્રા. लहंत- વ. કૃ. > જ. ગુ. લિહિત-] અણસમજુ, દુનિયાદારીથી બિન માહિતગાર, હલેતું

**અલેથી** જુઓ 'અલેડી,'.

**અલેદી** ન. એક જાતનું વૃક્ષ

**અ-લેપ** વિ. [સં.] જુઓ 'અલિપ્ત.'

**અલેફ** જુઓ 'અલિફ.'

**અલેલ** વિ. [હિં.] બેદરકાર, (૨) અવિચારી

**અલેલ-ટપ્પુ** વિ. [જુઓ 'અલેલ' દ્વારા.] છોકરમતિયું. (૨) રેઢિયાળ. (૩) ગપ્પીદાસ, ગપોડિયું, ગપાટિયું

**અલેલ-ટપ્પે** ક્રિ.વિ. [+ ગુ. 'એ' સા.વિ., પ્ર.] (લા.) આશરે, અટકળે, અંદાજે

**અલેલ-મોગરો** પું. [+ જુઓ 'મોગરો'.] (લા.) મોઢે ચડાવેલું, ચિબાવલું

**અલેલ-હિસાબ** પું. [+ જુઓ 'હિસાબ'.] અડસટ્ટે કરવામાં આવેલો હિસાબ

**અલેલાં** ક્રિ.વિ. [ગ્રા.] હરામનું, હક્ક કર્યા વગરનું

**અ-લેશ્ય** વિ. [સં.], **-શ્રી** વિ. લેશ્યા-લૌકિક બંધન વિનાનું, મુક્તાત્મા. (જૈન.)

**અલૈયાં-બલૈયાં** ન., બ.વ. [અર. 'બલા.' ગુ. દ્વિર્ભાવ પામેલા રૂપ દ્વારા] 'તમારી બલા લઉં' એ ભાવે લેવામાં આવતાં ઓવારણાં

**અલૈયા બિલાવલ** (અ:લૈયા-) પું. [+ જુઓ 'બિલાવલ'.] બધા શુદ્ધ સ્વરવાળો સવારનો એક રાગ, શુદ્ધ બિલાવલ. (સંગીત.)

**અલો**[1] કે.પ્ર. ['આ લો'નું ટૂંકું રૂપ'] મોઈ દાંડિયાની રમતમાં વપરાતો ઉદ્ગાર

**અલો**[2] કે.પ્ર. [અં. 'એલાઉ'] ટેલિફોન કરતી વેળા 'શું કહો છો' 'કહો' એ ભાવ બતાવતો ઉદ્ગાર, હલો

**અ-લોક** પું. [સં.] લોક-દુનિયા સિવાયનો મોક્ષગામીઓનો પ્રદેશ, આકાશ (પરમાણુ વગેરે રહિત પ્રદેશ). (જૈન.)

**અલોક-સામાન્ય** વિ. [સં.] અસામાન્ય, અસાધારણ

**અલોકાકાશ** ન. [+ સં. आकाश] ત્રણે લોકની બહારનો અનંત આકાશનો પ્રદેશ. (જૈન.)

**અ-લોકિત** વિ. [સં.] નહિ જોયેલું

**અ-લોકી** વિ. [સં. अलौकिक] અલૌકિક. (૨) (લા.) વિરલ. (૩) અજબ, અદ્ભુત

**અ-લોક્ય** વિ. [સં.] જોઈ ન શકાય તેવું

**અલોખડું** જુઓ 'અલુખડું.'

**અલોઘ** વિ. મેલું, ગાંડિયું

**અલોણા-વ્રત** જુઓ 'અલૂણા-વ્રત.'

**અલોણાં** જુઓ 'અલૂણાં.'

**અલોણું**[1,2] જુઓ 'અલૂણું[1,2].'

**અલોપ** વિ. [આરંભે નિરર્થક 'અ' + સં.] સંપૂર્ણ લોપ પામેલું, અદૃશ્ય થયેલું

**અ-લોપ્ય** વિ. [સં.] લુપ્ત ન થઈ શકે કે ન કરી શકાય તેવું

**અલો-ફલો** પું. હિંડોળાનું આડું-અવળું ચાલવું એ. (૨) ક્રિ.વિ. આડું-અવળું

**અલોફો** પું. [નાગરી.] જાનનો તમામ ખર્ચ. [**-ફો ભરવો** (રૂ. પ્ર.) જાનનું તમામ ખર્ચ ભોગવવું.]

**અ-લોભ** પું. [સં.] લોભનો અભાવ, ઉદારતા, (૨) વિ. લોભ વિનાનું

**અલોભ-મૂલક** વિ. [સં.] જેના મૂળમાં લોભ નથી તેવું

**અ-લોભી** વિ. [સં., પું.] નિર્લોભ

**અ-લોમ** વિ. [સં.] રુવાડાં વિનાનું

**અલોમ-શ્લેષક** વિ. [સં.] વાળની રુવાંટી ઉપર ચોટે નહિ તેવું. (૨) ન. એવું એક જંતુ, ચાંચડ

**અલોમિકા** સ્ત્રી. [સં.] જેના શરીર ઉપર રુવાંટી નથી તેવી સ્ત્રી. (એ સુલક્ષણી સ્ત્રીની નિશાની ગણાય છે.)

**અ-લોલ** વિ. [સં.] હલતું ન હોય તેવું, શાંત, સ્થિર. (૨) (લા.) અનાસક્ત

**અલોલખ** ન. સ્ત્રીઓનું કાનની બૂટમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું

**અલોલ-વલોલ** વિ. [સં. अ-लोलનો દ્વિર્ભાવ] (લા.) અત્યંત, પુષ્કળ, અપાર

**અલોલ-વિલોલ** વિ. [સં.] તદ્દન સ્થિર

**અ-લોલુ** વિ. [સં.] સાંસારિક ભોગ-સુખ તરફ વૈરાગ્ય-વૃત્તિવાળું

**અલોલુ-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] સાંસારિક સુખમાંથી સંપૂર્ણ વૈરાગ્ય

**અ-લોલુપ** વિ. [સં.] સાંસારિક સુખોમાં સર્વથા અનાસક્ત

**અલોલુપ-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] અલોલુપ હોવાપણું

**અ-લોલુપ્ત** વિ. [સં.] અનાસક્ત

**અલોલુપ્ત-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] અનાસક્તિ

**અ-લોહિત** વિ. [સં.] લાલ રંગનું ન હોય તેવું. (૨) લોહી વિનાનું

**અલોલોલો** કે.પ્ર. [રવા.] હાલરડાં ગાતાં કરવામાં આવતો ઉદ્‌ગાર, અળોળોળો

**અ-લૌકિક** વિ. [સં.] લોક સંબંધી નહિ તેવું, પારલૌકિક, દિવ્ય. (૨) અસાધારણ, અસામાન્ય, અદ્‌ભુત, અપૂર્વ. (૩) લૌકિક શાસ્ત્રોથી પર રહેલાં વેદાદિ શાસ્ત્રોને લગતું. (૪) (લા.) સુંદર, મનોહર, ઘણું રૂપાળું

**અલૌકિક-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] અલૌકિક હોવાપણું

**અલૌકિક-વસ્તુવાદ** પું. [સં.] વસ્તુ પાછળ માત્ર લૌકિકતા -ભૌતિકતા ન હોતાં એમાં લોકાતીતપણું છે એવું જણાવનારો મત-સિદ્ધાંત, અનુભવાતીતવાદ, 'ટ્રાન્સેન્ટલિઝમ'

**અલૌકિકવસ્તુવાદી** વિ. [સં., પું.] અલૌકિક વસ્તુવાદમાં માનનારું, 'ટ્રાન્સેન્ડેન્ટલિસ્ટ' (ન. દે.)

**અલ્કલી** પું. [અં.] અમુક ઔષધગુણવાળા છોડની રાખ ઓગાળી તારવવામાં આવતું રાસાયણિક પ્રવાહી, 'આલ્કલી'

**અલ્કલિત** વિ. [સં. इत त.પ્ર, સંસ્કૃતાભાસી], જુઓ 'અલ્કલીન'.

**અલ્કલી-કલ્પ** વિ. [+સં.] આલ્કલીને ઘણું મળતું

**અલ્કલીન** વિ. [અં. 'આલ્કલી' દ્વારા] આલ્કલી સંબંધી, આલ્કલીના ગુણધર્મવાળું

**અલ્કલી-મિતિ** સ્ત્રી. [+સં.] આલ્કલીનું પ્રમાણ કે માત્રા આપવાં એ કે એની રીત યા વિદ્યા. (ર.વિ.)

**અલ્ક-લોઇડ** ન. [અં.] આલ્કલીના ગુણધર્મને મળતો એક રાસાયણિક ઝેરી પદાર્થ, આલ્કલીકલ્પ દ્રવ્ય (ર.વિ.)

**અલ્ટિમેટમ** [અં.] આખરી ચેતવણી, છેલ્લી સૂચના, છેલ્લો પડકાર, આખરીનામું

**અલ્પ** વિ. [સં.] થોડું, જરા, લગાર. (૨) નાનું. (૩) ઝીણું. (૪) ટૂંકું. (૫) ક્ષુદ્ર, ક્ષુલ્લક, પામર

**અલ્પક** વિ. [સં.] વધુ અલ્પ, તદ્દન અલ્પ

**અલ્પ-કંઠ** (-કણ્ઠ) પું. [સં.] ધીમો અવાજ. (૨) વિ. ધીમા અવાજવાળું

**અલ્પ-કાર્ય** ન. [સં.] નાની બાબત

**અલ્પ-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] થોડો સમય

**અલ્પકાલિક, અલ્પકાલીન** વિ. [સં.] ટૂંક સમયનું, થોડા સમય માટેનું. (૨) થોડોક સમય ટકે તેવું

**અલ્પ-કોણ** પું. [સં.] નેવું અંશ કરતાં ઓછા અંશનો ખૂણો, 'એક્યૂટ ઍંગલ'. (ગ.)

**અલ્પ-ક્રિય** વિ. [સં.] થોડું કામ કરનારું

**અલ્પ-ગ્રાહી** વિ. [સં., પું.] થોડું ગ્રહણ કરનારું

**અલ્પજન-સત્તાક** વિ. [સં.] થોડા માણસોના હાથમાં સત્તા હોય તેવું

**અલ્પ-જલ્પ** વિ. [સં.] થોડું બોલનારું

**અલ્પ-જલ(-ળ)** વિ. [સં.] થોડા પાણીવાળું

**અલ્પજીવી** વિ. [સં., પું.] થોડા આયુષવાળું

**અલ્પ-જ્ઞ** વિ. [સં.] થોડી સમઝવાળું. (૨) અણસમઝુ

**અલ્પજ્ઞ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અલ્પજ્ઞ હોવાપણું

**અલ્પજ્ઞાની** વિ. [સં., પું.] અલ્પજ્ઞાનવાળુ

**અલ્પ-તનુ** વિ. [સં.] ઠીંગણું, વામન

**અલ્પ-તમ** વિ. [સં.] તદ્દન અલ્પ, ઓછામાં ઓછું, 'મિનિમમ'

**અલ્પ-તર** વિ. [સં.] વધુ ઓછું કે થોડું

**અલ્પ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અલ્પ હોવાપણું

**અલ્પતા-વાચક** વિ. [સં.] અલ્પપણું બતાવનારું

**અલ્પ-ત્વ** ન. [સં.] જુઓ 'અલ્પતા.'

**અલ્પ-દર્શી** વિ. [સં., પું.] ટૂંકી નજરવાળું, અલ્પદૃષ્ટિ

**અલ્પ-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] ટૂંકી નજર, 'શૉર્ટ સાઇટ'. (૨) વિ. ટૂંકી નજરવાળું, 'શૉર્ટ-સાઇટેડ'

**અલ્પદેશિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અલ્પદેશી હોવાપણું

**અલ્પ-દેશી** વિ. [સં., પું.] થોડા પ્રદેશમાં-થોડી જગ્યામાં હોય તેવું

**અલ્પ-ધન** વિ. [સં.] થોડી મૂડીવાળું

**અલ્પ-ધી** વિ. [સં.] થોડી બુદ્ધિવાળું, મૂર્ખ, કમઅક્કલ

**અલ્પ-પત્ર** વિ. [સં.] થોડાં પાંદડાંવાળું

**અલ્પ-પરિમાણ** વિ. [સં.] માપમાં-વજનમાં ઓછું. (૨) સંકુચિત, સાંકડું

**અલ્પ-પોષણ** ન. [સં.] જોઇયે તેના કરતાં ઓછું મળતું પોષણ, 'માલ્-ન્યુટ્રિશન'

**અલ્પ-પ્રમાણ** વિ. [સં.] થોડા પ્રમાણવાળું, ટૂંકું. (૨) નાનું. (૩) થોડા આધારો-પુરાવાઓવાળું

**અલ્પ-પ્રયોગ** વિ. [સં.] ઓછો પ્રયોગ થતો હોય તેવું, ભાગ્યેજ વપરાતું હોય તેવું

**અલ્પ-પ્રાણ** વિ. [સં.] થોડી શક્તિ-બળવાળું, નિર્બળ, નમાલું. (૨) જે વર્ણોના ઉચ્ચારણમાં શ્વાસ ઊંડેથી નથી લેવો પડતો તેવું (દરેક વર્ગના ૧ લા-૩ જા-૫ મા વર્ણ અને ય ર લ વ ળ તેમજ સ્વરો અલ્પપ્રાણ છે.) (વ્યા.)

**અલ્પ-બહુ** વિ. [સં.] થોડુંઘણું, ઓછુંવત્તું

**અલ્પ-બલ(-ળ)** વિ. [સં.] થોડા બળવાળું, કમતાકાત

**અલ્પ-બાહુ** વિ. [સં.] ટૂંકા હાથવાળું
**અલ્પ-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] થોડી સમઝ. (૨) વિ. થોડી બુદ્ધિવાળું
**અલ્પ-બોલું** વિ. [+ ગુ. 'બોલવું, + 'ઉં' કૃ.પ્ર.] થોડું બોલનારું, થોડાબોલું, કમબોલ
**અલ્પ-ભક્ષી** વિ. [સં., પું.] થોડું ખાનારું, અલ્પાહારી
**અલ્પ-ભક્ષ્ય** વિ. [સં.] જ્યાં ખાવાનું થોડું મળે તેવું (જંગલ વગેરે)
**અલ્પભાષિ-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] ઓછાબોલાપણું
**અલ્પ-ભાષી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અલ્પ-બોલું.'
**અલ્પ-ભોગી** વિ. [સં., પું.] ઓછું ભોગાસક્ત
**અલ્પ-ભોજી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અલ્પ-ભક્ષી.'
**અલ્પ-મતિ** સ્ત્રી. [સં.] ઓછી બુદ્ધિ. (૨) વિ. અલ્પ બુદ્ધિવાળું, કમઅક્કલ
**અલ્પ-મધ્યમ** વિ. [સં.] શરીરનો મધ્યભાગ-કેડ પાતળી છે તેવું
**અલ્પ-માત્ર** વિ. [સં.] તદ્દન અલ્પ, જરાક, સહેજસાજ
**અલ્પ-મૂર્તિ** વિ. [સં.] ટૂંકા કદવાળું, ઠીંગણું
**અલ્પ-મૂલ્ય** વિ. [સં.] ઓછી કિંમતનું, સોંઘું
**અલ્પ-રજ** વિ. [+ સં. रजस्] કર્મ-રજ વિનાનું. (જૈન.)
**અલ્પ-લક્ષી** વિ. [સં., પું] ટૂંકા લક્ષવાળું, મર્યાદિત ધ્યેય-વાળું, ઓછી નેમવાળું
**અલ્પ-વયસ્ક** વિ. [સં.] નાની ઉંમરનું, ઓછી વયનું
**અલ્પ-વાદી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અલ્પ-બોલું.'
**અલ્પ-વિદ્ય** વિ. [+ સં. विद्या, સ્ત્રી., બ. વ્રી.] થોડું ભણેલું
**અલ્પ-વિરામ** ન. [સં., પું.] વાક્ય-લેખનમાં સમાન કક્ષાનાં પદો વાક્યાંશો વગેરેને ઉચ્ચારતી વખતે સહેજ જુદાં પાડવા પ્રયોજાતું વિરામચિહ્ન ( , ). (વ્યા.)
**અલ્પ-વિષય** વિ. [સં.] થોડા વિસ્તારવાળું
**અલ્પ-વીર્ય** વિ. [સં.] ઓછા વીર્યવાળું, ઓછા બળવાળું
**અલ્પ-વ્યયી** વિ. [સં., પું.] ઓછો ખર્ચ કરનારું, કરકસરિયું
**અલ્પ-શક્તિ** વિ. [સં.] ઓછી શક્તિવાળું, ઓછી તાકાતવાળું
**અલ્પશઃ** ક્રિ.વિ. [સં.] ક્યારેક ક્યારેક. (૨) થોડે થોડે
**અલ્પ-શિક્ષિત** વિ. [સં.] થોડું ભણેલું, થોડુ કેળવાયેલું
**અલ્પ-શ્રમી** વિ. [સં., પું.] ઓછો શ્રમ કરનારું. (૨) જેમાં શ્રમ કે મહેનત ઓછાં કરવાનાં હોય છે તેવું (નોકરી વગેરે)
**અલ્પ-શ્રુત** વિ. [સં.] થોડો અભ્યાસ કર્યો હોય તેવું
**અલ્પ-સમાસ** વિ. [સં.] જેમાં સમાસવાળી રચના થોડી હોય તેવું
**અલ્પ-સંખ્ય** (-સઙ્ખ્ય), ૦ક વિ. [+ સં. संख्या, બ. વ્રી.] ઓછી સંખ્યાવાળું
**અલ્પ-સંતુષ્ટ** (-સન્તુષ્ટ) વિ. [સં.] થોડાથી સંતોષ પામેલું
**અલ્પ-સંતોષ** (-સન્તોષ) પું. [સં.] થોડાથી થતો સંતોષ
**અલ્પસંતોષી** (-સન્તોષી) વિ. [સં., પું.] થોડાથી સંતોષ પામનારું
**અલ્પ-સાધ્ય** વિ. [સં.] થોડામાં સિદ્ધ થઈ જાય તેવું, સહે-લાઈથી સિદ્ધ થાય તેવું
**અલ્પ-સ્વલ્પ** વિ. [સં.] જરાતરા, લગરીક, જરાક, સાવ ઓછું
**અલ્પાકાંક્ષા** (-કાઙ્ક્ષા) સ્ત્રી. [+ સં. आ-काङ्क्षा] થોડી ઇચ્છા
**અલ્પાકાંક્ષી** (-કાઙ્ક્ષી) વિ. [સં., પું.] થોડી ઇચ્છા-આકાંક્ષા રાખનારું
**અલ્પાક્ષર** વિ. [+ સં. अक्षर] થોડા અક્ષરવાળું, ટૂંકું, સંક્ષિપ્ત
**અલ્પાક્ષર-તા** સ્ત્રી. [સં.] સંક્ષેપ, ટૂંકાપણું
**અલ્પાઘાત** પું. [+ સં. आ-घात] સાધારણ કે હલકી ચોટ
**અલ્પાણુ** પું. [+ સં. अणु] પરમાણુ
**અલ્પાત્મા** પું. [+ સં. आत्मा] નાનો જીવ, ક્ષુદ્ર માણસ. (૨) વિ. હલકા દિલનું, પામર
**અલ્પાધિકાર** પું. [+ સં. अधि-कार] ઓછી સત્તા
**અલ્પાધિકારી** વિ. [સં., પું.] ઓછા અધિકારવાળું, ઓછી સત્તાવાળું
**અલ્પાનંદ** (-નન્દ) (પું. [+ સં. आ-नन्द] થોડો આનંદ. (૨) વિ. જુઓ 'અલ્પાનંદી'.
**અલ્પાનંદી** (-નન્દી) વિ. [સં.] થોડા આનંદવાળું, થોડા આનંદમાં રાચનારું
**અલ્પાનુભવ** પું. [+ સં. अनु-भव] ઓછો અનુભવ, થોડો મહાવરો. (૨) વિ. જુઓ 'અલ્પાનુભવી'.
**અલ્પાનુભવી** વિ. [સં., પું.] થોડા અનુભવ-મહાવરાવાળું
**અલ્પાનુવર્તન** ન. [+ સં. अनु-वर्तन] થોડુંક અનુકરણ
**અલ્પાનુવર્તી** વિ. [સં. + अनु-वर्ती, પું.] થોડુંક અનુકરણ -અનુસરણ કરનારું
**અલ્પાભાસ** પું. [+ સં. आ-भास] ચિત્રના જે ભાગમાં માલૂમ ન પડે એવી રીતે પ્રકાશની સાથે છાયા ભળી જાય છે તે ભાગનું થતું દર્શન. (૨) દૃષ્ટિવિષયક આછો ખ્યાલ
**અલ્પાયાસ** પું. [+ સં. आ-यास] થોડો પ્રયત્ન, ઓછી મહેનત, અલ્પ શ્રમ
**અલ્પાયુ**, ૦ષ ન. [સં. आयुस्] થોડી ઉંમર. (૨) થોડી આવરદા, થોડું જીવન. (૩) વિ. નાની ઉંમરનું, સગીર. (૪) થોડી જિંદગીવાળું, ટૂંકી આવરદાવાળું
**અલ્પાયુષ્ય** વિ. [+ સં. आयुष्य વિ.] ટૂંકી આવરદાવાળું, ટૂંકી જિંદગીવાળું, અલ્પાયું
**અલ્પારંભ** (-રમ્ભ) પું. [+ સં. आ-रम्भ] નાનો આરંભ, નાની શરૂઆત, સામાન્ય પ્રકારની શરૂઆત. (૩) નાની હિંસા
**અલ્પારંભી** (-રમ્ભી) વિ. [સં., પું.] થોડેથી શરૂઆત કરનારું. (૨) હિંસા થોડી થાય તેવું કામ કરનારું
**અલ્પાર્તવ** પું. [+ સં. आर्तव] સ્ત્રીને ઋતુસ્રાવનું પ્રમાણ ઓછું આવવું એ (એ એક રોગ છે.)
**અલ્પાર્થ** વિ. [+ સં. अर्थ] જેમાં શબ્દો ઘણા હોય છતાં અર્થ થોડો નીકળતો હોય તેવું (એ એક કાવ્યદોષ છે.) (કાવ્ય.)
**અલ્પાલ્પ** વિ. [+ સં. अल्प] તદ્દન અલ્પ
**અલ્પાવકાશ** પું. [+ સં. अव-काश] થોડી ખાલી જગ્યા. (૨) થોડો સમય, જૂજ વખત. (૩) બે સ્વરોની વચ્ચે રહેતું થોડું અંતર. (સંગીત.)
**અલ્પાવવું** જુઓ 'અલ્પાવું'માં.

**અલ્પાવું** અ. ક્રિ. [સં. अल्प,–ના. ધા.] ટૂંકાવું, ઘટવું, ઓછું થવું. **અલ્પાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**અલ્પાશન** ન. [+સં. अशन] થોડું ખાવું એ, સૂક્ષ્મ આહાર, અલ્પ ભોજન. (૨) વિ. જુઓ 'અલ્પભોજી'.

**અલ્પાશની** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અલ્પભોજી.'

**અલ્પાહાર** પું. [+સં. आहार] થોડા પ્રમાણમાં લેવાનો ખોરાક. (૨) નાસ્તો

**અલ્પાહારી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અલ્પભોજી'.

**અલ્પાંતર** (અલ્પાન્તર) ન. [+સં. अन्तर] થોડું અંતર–છેટું. (૨) બે આકાશી પદાર્થ એકબીજાની એટલા પાસે આવી જાય કે એ બંને દૂરબીનથી એકસાથે દેખી શકાય એટલું બે વચ્ચેનું અંતર 'એપેક્સ'

**અલ્પાંશ** (અલ્પાંશ) પું. [+સં. अंश] થોડો ભાગ, કંઈક ભાગ

**અલ્પિત** વિ. [સં.] ઘટાડેલું, ઓછું કરેલું

**અલ્પિષ્ઠ** વિ. [સં.] અલ્પમાં અલ્પ, તદ્દન થોડું કે સૂક્ષ્મ

**અલ્પી-કૃત** વિ. [સં.] ઘટાડેલું, ઓછું કરેલું

**અલ્પી-ભૂત** વિ. [સં.] ઘટેલું, ઓછું થયેલું

**અલ્પેચ્છ** વિ. [+સં. इच्छा બ.વ્રી.], **અલ્પેચ્છુ**, ૦ક વિ. [+સં. इच्छु,૦क] થોડી છે ઇચ્છા જેની તેવું, સંતોષી

**અલ્પોક્તિ** સ્ત્રી. [+સં. उक्ति] હોય તેનાથી ઓછું કરીને કહેવું એ

**અલ્પોત્સુક** વિ. [+સં. उत्सुक] ઓછી ઇંતેજારીવાળું

**અલ્પોદર** ન. [+સં. उदर] નાનું પેટ, સાંકડું પેટ. (૨) વિ. નાના પેટવાળું

**અલ્પોપાય** પું. [+સં. उपाय] થોડો ઇલાજ. (૨) નાનો ઉપાય-ઇલાજ

**અલ્બા** ન. જેમાંથી અફીણ થાય છે તેવો એક છોડ

**અલ્યા** પું. [દે.પ્રા. अल्लय 'પરિચિત' 'જ્ઞાત'ના અર્થનો. 'અલ્યા' 'એલા' સંબોધનમાં તુંકાર અને તોછડાઈનો ભાવ પણ છે.] હયા, એલા

**અલ્લક-દલ્લક** ક્રિ. વિ. [રવા., 'દલ્લક'નો દ્વિર્ભાવ] અધ્ધર-પધ્ધર. (૨) સ્ત્રી. છોકરાંઓની એક રમત

**અલ્લડ** જુઓ 'અલડ'.

**અલ્લડપણ**, ન. [+ ગુ. 'પણ' ત.પ્ર.] અનાડીપણું

**અલ્લડાઈ** જુઓ 'અલડાઈ.'

**અલ્લમ-ગ(-ધ)લ્લમ** ક્રિ. વિ. [હિં.] ઉચાપત. (૨) ગોટાળો. (૩) ગલ્લાંતલ્લાં. (૪) ગપગોળો

**અલ્લા**[1] પું., બ. વ. [અર. અલ્લાહ્] ખુદા, પરમાત્મા. [૦ એક બદામ (રૂ. પ્ર.) ગરીબી, ભિખારી દશા. ૦ ની ગાય, ૦ ની ગાવડી (રૂ. પ્ર.) ગરીબ, ભિખારી. ૦ નું નૂર (રૂ. પ્ર.) અતિ બદસૂરત માણસ. ૦ નો વલ્લી (રૂ. પ્ર.) ઓલિયો]

**અલ્લા**[2] જુઓ 'અલા[2]' [૦ કોટે વળગવી (રૂ. પ્ર.) સારું કરવા જતાં નરસું આવી પડવું]

**અલ્લાઈ** વિ. [અર. + ફા.; 'ઈલાહી'] પરમાત્મા સંબંધી. (૨) પવિત્ર મનનું, નિર્દોષ, નિષ્પાપ. (૩) ઓલિયા સ્વભાવનું. (૪) (લા.) ગાંડુંઘેલું. [૦ કારખાનું (રૂ.પ્ર.) ગેરવ્યવસ્થા]

**અલ્લાઈ-ગબી** સ્ત્રી. [+જુઓ 'ગબી.'] એક રમત (જેમાં 'ગબી'-નાનો ખાડો કરવામાં આવે છે.)

**અલ્લાઈ ચોટલી. અલ્લાઈ ચોટી** સ્ત્રી. [+ગુ. જુઓ 'ચોટલી'–'ચોટી'.] વાળ ઉતરાવવાની બાધા હોય ત્યારે મુદત પહેલાં વાળ ઉતરાવવા પડે એવી સ્થિતિમાં માથા ઉપર એકાદ સ્થળે થોડા વાળ રાખવામાં આવે તે વાળ

**અલ્લા-તાલા** પું., બ.વ. [+અર. તઆલા] સર્વોત્કૃષ્ટ અલ્લા, મહાન અલ્લા, પરમેશ્વર

**અલ્લા-બેલી** જુઓ 'અલાબેલી.'

**અલ્લાયો** જુઓ 'અલાયો.'

**અલ્લાહ(-હો)અકબર** કે.પ્ર. [અર. 'અલ્લાહ્–ઓ–અક્બર્' -અલ્લાહ સર્વશ્રેષ્ઠ છે.] નમાજ બાદ અને યુદ્ધમાં કરવામાં આવતો ઉદ્ગાર. (ઇસ્લામી.)

**અલ્લાહ-પાક** પું., બ. વ. [અર.] પવિત્ર ઈશ્વર

**અલ્લૈયાં-બલ્લૈયાં** જુઓ 'અલૈયાં–બલૈયાં.'

**અલ્લોક** પું. [જુઓ 'અહાલેક.'] (લા.) ઘુઘરિયો ગિરનારી બાવો, બાવો. [આ શબ્દને અર. 'અલહક્ક' સાથે કોઈ સંબંધ નથી.]

**અલ્લો-બલ્લો-તલ્લો** પું. [સં. एक-द्वि-त्रि નો વિકાસ] મોઈ-દાંડિયા–ગીલીદાંડાની રમતમાં એક વાર–બે વાર–ત્રણ વાર એમ ગીલી સીધી ઉડાડવાનું કાર્ય

**અલ્સર** ન. [અં.] આંતરડાંમાં તેમજ શરીરના અંદરના ભાગમાં પડતું ચાંદું

**અવ**[1] ઉપ. [સં. 'નીચું' 'ઊતરતું' 'ખરાબ' 'ઊણપ' 'દૂર' 'ફેલાવો' જેવા અર્થ આપતો ઉપસર્ગ–સામાન્ય રીતે ક્રિયા-વાચક અને એ ઉપરથી આવેલા સં. શબ્દોની પૂર્વે]

**અવ**[2] ઉભ. [સં. अथवा > પ્રા. अहवा > અપ. हवा > ગુ. હવે. અહીં. કૃત્રિમ હિં. 'अब'ના સાદૃશ્યે] હવે, આ પછી. (પદ્યમાં.)

**અવકટા** સ્ત્રી. [ગ્રા.] ઇચ્છા. (૨) જિજ્ઞાસા

**અવ-કર** પું. [સં.] કચરો

**અવકળા** સ્ત્રી. અવક્રિયા, નુકસાન. (૨) ગેરલાભ

**અવકાત** સ્ત્રી. [અર. 'વક્ત'નું બ.વ. 'અવ્કાત્' = અવસરો, સંજોગો. ઉર્દૂમાં 'તાકાત' એક અર્થ] જુઓ 'ઓકાત.'

**અવ-કાશ** પું. [સં.] ખાલી જગ્યા, શૂન્યાવકાશ, 'વેક્યૂમ'. (૨) સ્થળ કે સમયનો ગાળો. (૩) (લા.) નવરાશ, ફુરસદ. (૪) પ્રસંગ, તક, અવસર

**અવ-કાળી** વિ. [સં. अप-कालिक- > પ્રા. अव-कालिअ-] કવખતનું, કસમયનું, કમોસમનું

**અવ-કૃપા** સ્ત્રી. [સં. अप + સં.] કમહેરબાની, ઇતરાજી

**અવ-કૃષ્ટ** વિ. [સં.] નીચે–દૂર ખેંચેલું. (૨) કાઢી મૂકેલું. (૩) હલકું, નીચ

**અવકો** જુઓ 'અબખો.' (૨) [ગ્રા.] ખોડ, ખોટ. (૩) ભૂલ

**અ-વક્તવ્ય** વિ. [સં.] નહિ બોલવા–કહેવા જેવું. (૨) નિંદ્ય, અશ્લીલ. (૩) મના કરેલું, નિષિદ્ધ. (૪) જૂઠું, ખોટું, મિથ્યા

**અ-વક્ર** વિ. [સં.] વાંકું નહિ તેવું, સીધું. (૨) (લા.) સરળ, પ્રામાણિક

**અવક્ર-તા** સ્ત્રી. [સં.] સરળતા, સીધાપણું

**અવ-ક્રમ** પું. [સં.] નીચે ઊતરવાની ક્રિયા. (૨) નીચી ગતિ

**અવ-ક્રાંતિ** (-ક્રાન્તિ) સ્ત્રી. [સં.] નીચી ગતિ. (૨) પડતી, ખોટી કે ખરાબ ક્રાંતિ

**અવ-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] જેમ થવું જોઇયે તેમ ન થવું એ, અપપ્રયોગ. (૨) બેદરકારી. (૩) નઠારી અસર. (૪) તંદુરસ્તીમાં બગાડ, વિકાર. (૫) વિપરીત પરિણામ. (૬) ગેરલાભ, નુકસાન, હાણ. (૭) શાસ્ત્રવિહિત કર્મ કરવાની ઉપેક્ષા

**અવ-કુષ્ટ** વિ. [સં.] નિંદિત, નિંદાયેલું, વગોવાયેલું

**અવ-ક્ષેપ** પું. [સં.] ઉતારી પાડવું એ, નિંદા. (૨) તિરસ્કાર

**અવ-ક્ષેપણ** ન. [સં.] ફેંકાઈ જવું એ. (૨) કાકલૂદી

**અવખાવું** અ. ક્રિ. [સં. अप-ख्या > પ્રા. अव-क्खा] અપખ્યાતિ થવી. (૨) અળખામણા થવું

**અવખું** વિ. [સં. अप-ख्यात-> પ્રા. अव-क्खाअ-] (લા.) મુશ્કેલી ભરેલું

**અવખો**[1] પું. [ગ્રા.] ઇતરાજી, ખફગી

**અવખો**[2] જુઓ 'અળખો'.

**અવખોડવું** સ.ક્રિ. [દે.પ્ર. विक्खोड; 'અ' આગમ નિરર્થક. જુઓ 'વખોડવું.'] જુઓ 'વખોડવું'. **અવખોડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અવખોડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અવખોડાવવું, અવખોડાવું** જુઓ 'અવખોડવું'માં.

**અવ-ગણના** સ્ત્રી. [સં. अवगणन, ન.] ઉપેક્ષા. (૨) અવજ્ઞા, નિંદા. (૩) અનાદર, તિરસ્કાર. (૪) અપમાન, માનભંગ

**અવગણના-પૂર્ણ** વિ. [+ સં.] અવજ્ઞાથી ભરેલું, નિંદાથી ભરેલું

**અવગણવું** સ.ક્રિ. [સં. अव-गण् તત્સમ] ઉપેક્ષા કરવી. (૨) અવજ્ઞા કરવી, નિંદા કરવી. (૩) અનાદર કરવો, તિરસ્કાર કરવો. (૪) અપમાન કરવું, માનભંગ કરવું. **અવગણાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અવગણાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અવગણાવવું, અવગણાવું** જુઓ 'અવગણવું'માં.

**અવ-ગણિત** વિ. [સં.] અવગણેલું

**અવ-ગત**[1] વિ. [સં.] જાણેલું, જ્ઞાત. (૨) નીચે ગયેલું

**અવ-ગત**[2] (-ત્ય), -તિ[1] સ્ત્રી. [સં. अप-गति] મૃત્યુ પછી નરકાવાસની કે પ્રેતાદિ યોનિના રૂપની કહેવાતી ખરાબ ગતિ

**અવગતિ**[2] સ્ત્રી. [સં.] સમઝ

**અવગતિક,-યું** વિ. [સં. अवगतिक- વિ. જુઓ 'અવગત[2]' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અવગતિ પામેલું

**અવ-ગમ** પું. [સં.] જુઓ 'અવગતિ[2]'.

**અવગમક** વિ. [સં.] ખ્યાલ આપનારું સૂચક, 'સજેસ્ટિવ' (કે.હ.)

**અવ-ગમન** ન. [સં.] ખ્યાલ આપવાની ક્રિયા, બોધન, 'કોમ્યુનિકેશન' (ન.પા.)

**અવગમન-ક્ષમ** વિ. [સં.] ખ્યાલ આપવાની શક્તિવાળું, સમઝાવી શકનારું, 'કોમ્યુનિકેટિવ' (ન.પા.)

**અવ-ગમ્ય** વિ. [સં.] સમઝાય તેવું, સમઝવા જેવું

**અવ-ગાઢ** વિ. [સં.] જેણે ડૂબકી મારી છે તેવું. (૨) ડૂબી ગયેલું, નિમગ્ન

**અવ-ગાહ** પું., -હન ન. [સં.], -હના સ્ત્રી. ડૂબકી મારવી એ. (૨) સ્નાન. (૩) (લા.) વિદ્યા વગેરેના વિષયમાં ઊંડા ઊતરવાની ક્રિયા 'સ્પેશિયાલિઝેશન' (દ.બા.)

**અવગાહવું** અ. ક્રિ. [સં. अव-गाह्, તત્સમ] અવગાહન કરવું

**અવગાહિત** વિ. [સં. નામધાતુ ઉપરથી ભૂ.કૃ.] જેમાં અવગાહન કરવામાં આવ્યું છે તેવું

**અવગાહિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] અવગાહન કરનારી સ્ત્રી

**અવગાહી** વિ. [સં., પું.] અવગાહન કરનારું

**અવ-ગાહ્ય** વિ. [સં.] અવગાહન કરવા જેવું

**અવ-ગીત** વિ. [સં.] ખરાબ રીતે ગાયેલું. (૨) નિંદિત. (૩) નીચ, દુષ્ટ

**અવ-ગુણ** પું. [સં. अप > પ્રા. अव + સં. गुण] દુર્ગુણ. (૨) અપલક્ષણ. (૩) કૃતઘ્નતા, અપકાર. (૪) ખામી, ખોડ. (૫) ગેરલાભ, ગેરફાયદો

**અવગુણ-કારક** વિ. [+ સં.], **અવગુણ-કારી** વિ. [+ સં., પું.] અવગુણ કરનારું

**અવગુણ-તા** સ્ત્રી. [+ સં., ત.પ્ર.] અવગુણ-દુર્ગુણ હોવાની સ્થિતિ

**અવગુણિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અવગુણ કરનારું. (૨) દુર્ગુણી

**અવગુણી** વિ. [+ સં., પું.] દુર્ગુણી

**અવ-ગુંઠન** (-ગુણ્ઠન) ન. [સં.] ઘૂંઘટ, ઘૂમટો, બુરખો

**અવ-ગુંઠિત** (-ગુણ્ઠિત) વિ. [સં.] ઘૂંઘટથી ઢંકાયેલું

**અવ-ગુંફન** (-ગુમ્ફન) ન. [સં.] ગૂંથવાની ક્રિયા

**અવ-ગુંફિત** (-ગુમ્ફિત) વિ. [સં.] ગૂંથેલું

**અવ-ગૂહન** ન. [સં.] ભેટવું એ, મેળાપ, (૨) સંતાવા કે છુપાવાપણું

**અવ-ગ્રહ** પું. [સં.] પકડાઈ રહેવું એ, નિગ્રહ. (૨) પ્રતિબંધ. (૩) અનાવૃષ્ટિ. (૪) મતિ-જ્ઞાનના ચાર માંહેનો એ નામનો એક ભેદ. (જૈન.) (૫) સાધુ અને સાધ્વીઓને રહેવા-વિચરવા માટે માન્ય રાખવામાં આવેલી જગ્યા. (જૈન.) (૬) સંસ્કૃત ભાષામાં અંત્ય એ-ઓ પછી આવતો હ્રસ્વ 'અ'કાર ઉચ્ચારણમાંથી લુપ્ત થતાં એ લોપ બતાવવા વપરાતું 'ऽ' આવું ચિહ્ન. (વ્યા.)

**અવ-ગ્રહણ** ન. [સં.] પકડાઈ રહેવું એ, નિગ્રહ. (૨) પ્રતિબંધ, પ્રતિરોધ, રુકાવટ. (૩) અનાદર, અપમાન. (૪) સમઝી લેવું એ

**અવ-ઘટ** સ્ત્રી. (-ટય) [સં. अप-घटित- > પ્રા. अव-घडिअ] અગવડ, મુશ્કેલી. (૨) વિકટપણું (૩) વિ. મુશ્કેલ, અઘરું. (૪) આણઘડ

**અવ-ઘોષ** પું., -ષણ ન., -ષણા સ્ત્રી. [સં.] જાહેરાત કરવી એ, સાદ પાડવો એ, ઢંઢેરો પીટવો-દાંડી પીટવી એ

**અવ-ઘોળ** વિ. [+ જુઓ 'ઘોળવું'.] માનસિક પરિતાપ કરનારું

**અવ-ઘોળાટ** પું. [+ જુઓ 'ઘોળવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] ઉચાટ, ચિંતા. (૨) (લા.) મનની વરાળ

**અવ-ઘ્રાણ** ન. [સં.] વહાલથી નાનાં સ્વજનોનું માથું સૂંઘવાની ક્રિયા

**અવચ** વિ. [સં.] નીચ, અધમ, હલકું

**અ-વચન** ન. [સં.] ન બોલવાપણું. (૨) મૌન. (૩) નિંદા. (૩) ભૂંડું બોલવું એ

**અ-વચનીય** વિ. [સં.] ન બોલવા જેવું. (૨) નિંદ્ય નહિ તેવું. (૩) પ્રશસ્ય, સ્તુત્ય

**અવચનીય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અવચનીય હોવાપણું

**અવ-ચય** પું. [સં.] એકઠું કરવું એ (ફૂલો વગેરેને)

**અવ-ચર** પું. [સં.] પરિચારક. (૨) સાધન. (તર્ક.)

**અવચરિયું** ન. [સં. अव-चरितक-(ગ્રા.)] ભૂત કાઢવાની ક્રિયા, જળીકિયું

**અવ-ચાય** પું. [સં.] જુઓ 'અવચય.'

**અવ-ચિત** વિ. [સં.] એકઠું કરેલું (ફૂલો વગેરે)

**અવ-ચિહ્ન** ન. [સં. अप > પ્રા. अव + સં.] ખરાબ ચિહ્ન, અપશુકન

**અવ-ચુલ્લી** સ્ત્રી. [સં.] ચૂલાની પાસેની નાની ચૂલી, ઓલો

**અવ-ચેતન,** ન. [સં.] અબોધ સ્વભાવ, અવ્યક્ત માનસ, અર્ધચેતન, 'સબ્કોન્શિયસ' (આ.બા.)

**અવ-ચ્છન્ન** વિ. [સં.] ઢાંકેલું

**અવચ્છન્ન-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઢાંકેલું હોવાપણું

**અવ-ચ્છિન્ન** વિ, [સં.] કાપેલું. (૨) જુદું કરેલું. (૩) મર્યાદિત હદવાળું, અમુક અંશવાળા સ્વરૂપને પામેલું. (૪) વક્ર-વચમાંથી તૂટી જાય તેવું. (ગ.) (૫) વિશેષ ગુણને લીધે જુદું તરી આવેલું, સરસ ગુણ વડે બીજી બાકીની વસ્તુથી જુદું પડેલું, વિશિષ્ટ. (તર્ક.)

**અવચ્છિન્ન-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] અવચ્છિન્ન હોવાપણું

**અવચ્છિન્ન-વાદ** પું. [સં.] બ્રહ્મમયમાં અવચ્છેદ-પરિચ્છેદની ભાવના થાય છે એ પદાર્થ ભાવ છે-વાસ્તવિક કોઈ નથી -એવો મત-સિદ્ધાંત

**અવચ્છિન્નવાદી** વિ. [સં., પું.] અવચ્છિન્ન-વાદમાં માનનારું

**અવ-ચ્છેદ** પું. [સં.] ભેદ, અલગપણું, જુદાપણું, તફાવત. (૨) મર્યાદા. (૩) કાપ, કાપો. (૪) ખાસ ગુણ, વિશિષ્ટ ગુણ. (૫) ગોળ કે વક્ર-વચમાંથી તૂટયું કે તૂટશે એમ તૂટું તૂટું થતાં તૂટી જાય એવી વક્રની સ્થિતિ. (ગ.) (૬) ચલ રાશિના મૂલ્યમાં સહેજ ફરક કરવાથી ફલના મૂલ્યમાં મોટો ફરક થાય અથવા તો મૂલ્ય અનંત કે અપરિચિત બને એવી ફલની સ્થિતિ, 'ડિસ્કન્ટિન્યૂઇટી.' (ગ.) (૭) વસ્તુનો ખાસ ગુણ જણાવી બીજી વસ્તુથી જુદા પાડવાપણું, લક્ષણ-કથનથી અલગ કરવાની ક્રિયા. (તર્ક.) (૮) વ્યાપ્તિ, નિત્યસાહચર્ય, હંમેશાં સાથે રહેવાપણું. (તર્ક.) (૯) શબ્દાર્થની મર્યાદા બાંધવી એ, અવધારણ. (૧૦) સીમા કે હદ બાંધવાનું સાધન

**અવ-ચ્છેદક** વિ. [સં.] અવચ્છેદ કરનારું

**અવચ્છેદક-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] અવચ્છેદ કરવાનો ગુણધર્મ. (૨) વ્યાપકતા. (૩) સીમા-મર્યાદા બાંધવાનો ભાવ. (૪) નિયામકતા, કબજામાં રાખવાપણું. (તર્ક.)

**અવ-ચ્છેદન** ન. [સં.] જુઓ 'અવ-ચ્છેદ.'

**અવચ્છેદ-વાદ** પું. [સં.] સર્વ બ્રહ્મમય જ છે એવો વાદ-સિદ્ધાંત, બ્રહ્મમયમાં અવચ્છેદ-પરિચ્છેદની ભાવના થાય છે એ જ પદાર્થ ભાવ છે— વાસ્તવિક કાંઈ જ નથી એવા જીવ ઈશ્વરના સ્વરૂપ વિશેના અનેક વાદોમાંનો એક વાદ. (વેદાંત.)

**અવચ્છેદવાદી** વિ. [સં., પું.] અવચ્છેદ-વાદમાં માનનારું

**અવ-ચ્છેદ્ય** વિ. [સં.] અવચ્છેદ કરાવાને યોગ્ય, અવચ્છેદ કરવા જેવું

**અવચ્છેદ્ય-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] અવચ્છેદ્ય હોવાપણું

**અવ-જનિત** વિ. [સં.] ફૂલના બીજાશયના નીચેના ભાગમાંથી ફૂટેલું

**અવ-જય** પું. [સં.] પરાજય

**અવજસી** સ્ત્રી. એ નામની એક વેલ, રાયવેલી

**અવજી** જુઓ 'અવેજી.'

**અ-વજું** વિ. [સં. अ-वद्यक- > પ્રા. अवज्जअ- નિંદ્ય] નિંદ્ય. (૨) (લા.) ઓછી શક્તિવાળું, અશક્ત. (૩) આંધળું, આંખની ખોડવાળું

**અવ-જોગ** પું. [+ સં. अप-योग] માઠો સંયોગ. (૨) અશુભ મુહૂર્ત. (જ્યો.)

**અવજોગિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] માઠા સંજોગમાં આવી પડેલું, અભાગિયું

**અવ-જ્ઞા** સ્ત્રી. [સં.] અવગણના, તિરસ્કાર. (૨) માનભંગ, અપમાન. (૩) આજ્ઞાંકિતપણાનો અભાવ, 'ઇન્સબૉર્ડિનેશન'

**અવ-જ્ઞાત** વિ. [સં.] જેની અવજ્ઞા કરવામાં આવી છે તેવું, અવગણેલું

**અવજ્ઞા-યુક્ત** વિ. [સં.] અવજ્ઞાવાળું

**અવ-જ્ઞેય** વિ. [સં.] અવજ્ઞા કરાવાને યોગ્ય, અવગણવા યોગ્ય

**અવઝડ** વિ. અવડ, અવાવરુ

**અવટંક** (-ટઙ્ક) સ્ત્રી. અટક. ઓળખ, નૂખ

**અવટાવવું** જુઓ 'અવટાવું'માં.

**અવટાવું** અ.ક્રિ. [સં. आ-वृत्त- > પ્રા. आवट्ट-] ઘૂંટાઇને એકરસ થવું. (૨) ચૂંક આવવી. (૩) ગૂંથાવું. (૪) પગમાં ભરાવું. (૫) ભેળાઈ જવું, રોળાઈ જવું. (૬) મૂંઝાવું. (૭) રખડવું. (૮) સંતાપથી બળવું. **અવટાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અવટીટ** વિ. [સં.] ચપટા નાકવાળું, ચીબું

**અવઠકો** પું. [ગ્રા.] ઠપકો

**અવઠારવું** સ.ક્રિ. [ગ્રા.] ઠપકો આપવો

**અવડ** (અ:વડ), **અવઢ** પું. [સં. अवट-કૂવો] અવાવરુ-હવડ કૂવો. (૨) વિ. અવાવરુ, હવડ, અન્વડ

**અવડ-ચવડ** વિ. ['ચવડ'નો દ્વિર્ભાવ] સરખું કાઢી ન શકે એટલે કે જેનો વળ આડો અવળો હોય તેવું. (૨) (લા.) ગોટાળા ભરેલું, સરળતા વિનાનું. (૩) કાચર-કૂચર, કાચું-કોરું

**અવડચવડિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ગૂંચવણ ભરેલું, અઘરું, મુશ્કેલ

**અવઢાળવું** સ.ક્રિ. [ગ્રા.] દળવું

**અવડું-ચવડું** વિ. ['ચવડું'નો દ્વિર્ભાવ] અવડચવડ, ગૂંચવણ-ભરેલું, ગોટાળિયું

**અવઢ** જુઓ 'અવડ'.

**અવઢવ**[૧] ન. કચુપચુપણું, અચોક્કસપણું

**અવઢવ**[૨] (-વ્ય) સ્ત્રી. ઉમેદ, ભાવના. (૨) ઝંખના, ઓરતો

**અ-વણ** વિ. [સં. अवर्ण] બીજા વર્ણનું, બીજી નાતનું. (૨) હલકા વર્ણમાં જન્મેલું

**અવ-તપ્ત** વિ. [સં.] નીચેથી તપાવેલું-ગરમ કરેલું

**અવ-તરણ** ન. [સં.] નીચે ઊતરવું એ. (૨) દૈવી તત્ત્વોનું પૃથ્વી ઉપર જન્મ લઈ આવવું એ, અવતાર. (૩) વિચારોનું કલા દ્વારા શિલ્પ-લેખન વગેરેમાં ઊતરી આવવું એ, 'ઇન્વોલ્યુશન' (ઉ. જો.). (૪) ઉતારો, ટાંચણ

**અવતરણ-ચિહ્ન** ન. [સં.] અન્યના લખાણમાંથી લીધેલા ઉતારાની શરૂઆતમાં અને છેડે તેમજ લખાણમાં ધ્યાન ખેંચવા માટે સંવાદ અને નાટ્યોક્તિ તથા વિશિષ્ટ શબ્દોને આગળ પાછળ મૂકવામાં આવતાં ' ' એમ એકવડાં અને " " બેવડાં ચિહ્ન. (વ્યા.)

**અવ-તરણિકા, અવ-તરણી** સ્ત્રી. [સં.] ઉતારો, ટાંચણ. (૨) ગ્રંથારંભે કરવામાં આવતી દેવાદિની સ્તુતિ

**અવતરવું** અ.ક્રિ. [સં. अवतृ-तर् અવતરવું, તત્સમ] નીચે ઊતરવું. (૨) અવતાર લેવો, જન્મ લેવો. **અવતરાવું** ભાવે., ક્રિ. **અવતારવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અવ-તંસ** (-તંસ) પું., ન. [સં.] કાનનું એક ઘરેણું. (૨) માથાનું એક ઘરેણું. (૩) માળા, હાર

**અવતંસક** (-તંસક) પું. [સં.] કાનનું ઘરેણું

**અવ-તાર** પું. [સં.] નીચે ઊતરવું એ. (૨) દૈવી તત્ત્વનું પ્રાકટ્ય. (૩) જન્મ. (૪) જન્મારો. (૫) અવતરેલું સ્વરૂપ. [૦થવો (રૂ.પ્ર.) જગતમાં દૈવી તત્ત્વનું અવતરવું. **૦લેવો** (રૂ. પ્ર.) દેહ ધારણ કરવો]

**અવતાર-કથા** સ્ત્રી. [સં] (ભિન્ન ભિન્ન દેવ-દેવીઓના) અવતાર વિશેની કથા

**અવતાર-કાર્ય** ન. [સં.] દેવ કે પરમાત્માના અવતારનું અવતર્યા પછીનું તે તે ખાસ કાર્ય

**અવતાર-ચક્ર** ન. [સં.] અવતારોની ઘટમાળ

**અવતાર-ચરિત, -ત્ર** ન. [સં.] અવતારોનું નિરૂપણ, અવતારોનું વર્ણન

**અવતારવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [સં., પ્રે., તત્સમ] ઉતારવું. (૨) અવતાર કરાવવો [જીવનના ભિન્ન ભિન્ન પ્રસંગ

**અવતાર-લીલા** સ્ત્રી. [સં.] અવતાર લઈને કરવામાં આવેલા

**અવતાર-વાદ** પું. [સં.] ઈશ્વર અમુક અમુક વખતે પૃથ્વી ઉપર ધર્મની સ્થાપના કરવા અને અધર્મનો વિનાશ કરવા માનવદેહ ધારણ કરે છે એવો મત-સિદ્ધાંત

**અવતારવાદી** વિ. [સં., પું.] અવતાર-વાદમાં માનનારું

**અવતારિક** વિ. [સં.] અવતારોને લગતું

**અવતારિત** વિ. [સં.] ઉતારેલું, ટપકાવેલું

**અવતારી** વિ. [સં., પું.] અવતારને લગતું. (૨) જેણે અવતાર લીધો છે તેવું. (૩) (લા.) અલૌકિક, ઈશ્વરી, દૈવી

**અવ-તીર્ણ** વિ. [સં.] અવતાર ધારણ કરીને આવેલું, અવતરેલું, જન્મેલું. (૨) અવતરણ-રૂપમાં અપાયેલું [દુર્દશા

**અવદશા** સ્ત્રી. [સં. अप-दशा] અપદશા, ખરાબ હાલત,

**અવ-દાત** વિ. [સં.] નિર્મળ. (૨) ઉજ્જ્વળ. (૩) (લા.) રૂપાળું, સુંદર. (૪) પવિત્ર. (૫) શુભ, માંગલિક

**અવ-દાન** ન. [સં.] માન્ય પવિત્ર ધંધો. (૨) પરાક્રમ. સિદ્ધ કાર્ય. (૪) પરાક્રમ-વિષયક આખ્યાયિકા. (૫) યજ્ઞ માટેનો બલિ. (૬) કોળિયો

**અ-વદાન્ય** વિ. [સં.] બોલવામાં કુહાડા પડતા હોય તેવું, ભાખાબોલું. (૨) (લા.) કંજૂસ, લોભી

**અવ-દાહ** પું. [સં. अप-दाह] અપદાહ, ખરાબ રીતે કરવામાં આવેલો શબનો અગ્નિદાહ

**અ-વદ્ય** વિ. [સં.] ન કહેવાય તેવું, ન કહેવા જેવું. (૨) નિંદ્ય. (૩) દોષવાળું. (૪) હલકું, અધમ, નીચ

**અ-વધ[1]** પું. [સં.] વધનો અભાવ, અહિંસા

**અવધ[2]** (-ધ્ય) સ્ત્રી. [સં. अवधि, અર્વા.તદ્ભવ] જુઓ 'અવધિ'.

**અવધ[3]** સ્ત્રી. [સં. अयोध्या, હિં.] અયોધ્યા નગરી. (સંજ્ઞા.)

**અવધ-પતિ** પું. [જુઓ 'અવધ[3]' + સં.] અયોધ્યાના પતિ-રામચંદ્રજી

**અવધ-પુર** ન., **અવધપુરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અવધ[3]' + સં.] અયોધ્યા નગરી. (સંજ્ઞા.)

**અવ-ધાન** ન. [સં.] ધ્યાન, એકાગ્રતા. (૨) સાવધાની. (૩) કાળજી, ચીવટ

**અવધાન-વશ** વિ. [સં.] ધ્યાન કે એકાગ્રતા પામેલું

**અવધાની** વિ. [સં., પું.] એકાગ્રતાપૂર્વકનું ધ્યાન ધરનારું

**અવ-ધાર** પું. [સં.] નિશ્ચય, નિર્ણય, ઠરાવ

**અવ-ધારક** વિ. [સં.] નિર્ણય કરનારું. (૨) ચોક્કસ પ્રકારની મર્યાદા બાંધી રહેલું

**અવ-ધારણ** ન., **-ણા** સ્ત્રી. [સં.] નિશ્ચય, નિર્ણય, ઠરાવ. (૨) શબ્દાર્થની મર્યાદા. (૩) શબ્દ ઉપર ભાર મૂકવાની ક્રિયા

**અવધારવું** સ. ક્રિ. [સં. अव-धृ-धार्, તત્સમ] ધ્યાનમાં લેવું. (૨) નિશ્ચિત કરવું. (૩) સાંભળવું

**અવ-ધારિત** વિ. [સં.] નિશ્ચિત કરેલું

**અવ-ધિ** પું., સ્ત્રી. [સં., પું.] હદ, સીમા. (૨) અંત, છેડો, સમાપ્તિ. (૩) છેલ્લી ટોચ, 'કલાઇમૅક્સ' (કે.હ.) (૪) મુદત, કાલમર્યાદા. (૫) એક પ્રકારનું જ્ઞાન. (જૈન.)

**અવધિ-જ્ઞાન** ન. [+ સં.] મર્યાદિત જ્ઞાન. (જૈન.)

**અવધી** સ્ત્રી. [હિં.] અયોધ્યાના વિશાળ પ્રદેશની તુલસીદાસ અને જાયસીએ પોતાનાં કાવ્યોમાં પ્રયોજેલી જૂની અને એમાંથી વિકસેલી હાલની બોલાતી લોકબોલી. (સંજ્ઞા.)

**અવ-ધીરણ** ન., **-ણા** સ્ત્રી. [સં.] અનાદર, તિરસ્કાર. (૨) નિંદા, અવજ્ઞા, ગીલા

**અવ-ધૂત** વિ. [સં.] હલાવેલું. (૨) તિરસ્કૃત, નિંદિત. (૩) ઉત્તમ. (૪) પું. સાંસારિક વાસનાઓમાંથી મન ખેંચી લીધું છે તેવું પરમ વિરક્ત, વૈરાગી. (૫) એ પ્રકારનો શૈવ તેમજ વૈષ્ણવ ધર્મના વૈરાગી પંથનો સાધુ

**અ-વધ્ય** વિ. [સં.] વધ નહિ કરાવા જેવું, વધ કરી ન શકાય તેવું. (૨) વધેરવા કે ભોગ અપાવાને માટે અપાત્ર, જેનો વધ નિષિદ્ધ છે તેવું

**અવધ્ય-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] અવધ્ય હોવાપણું

**અ-વન** વિ. [સં.] (લા.) જ્યાં કશું પરિણામ ન આવ્યું હોય તેવું. (૨) વાંઝિયું

**અવ-નત** વિ. [સં.] નીચું નમી પડેલું. (૨) નીચે જઈ પડેલું, પડતી પામેલું. (૩) (લા). આથમવા ગયેલું

**અવનત-કોણ** પું. [સં.] જોવાનો પદાર્થ જોનારની આંખ સાથે જોડનારી લીટી આંખમાંથી પસાર થતાં ક્ષિતિજ-સમાંતર તલ સાથે કરે છે તે ખૂણો, 'ઍંગલ ઑફ ડિપ્રેશન'. (ગ.)
**અવનત-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] દીવાલ વગેરેના ચણતરમાં પથ્થરના થર સરખા સીધાણમાં છે કે નહિ એ બતાવનારું લાકડાની ઘોડી અને ઓળંભાનું બનેલું સાધન, અવલંબ-યંત્ર, સાંધાણો. (વાસ્તુ.)
**અવનત-શીર્ષ** વિ. [સં.] નીચે નમાવેલા માથાવાળું
**અવનતાંગ** (-નતાઙ્ગ) વિ. [સં. + अङ्ग] નમેલાં અંગોવાળું, વાંકા વળેલા શરીરવાળું
**અવનતાંશ** (-નતાંશ) પું. [સં. + अंश] જોવાનો પદાર્થ જોનારની આંખ કરતાં નીચો હોય ત્યારે પદાર્થને આંખ સાથે જોડનારી લીટી આંખમાંથી પસાર થતા ક્ષિતિજ-સમાંતર તલ સાથે જે ખૂણો કરે છે તે ખૂણાના અંશનું માપ, 'ડિપ્રેશન.' (ગ.)
**અવનતાંશ-કોણ** (-નતાંશ-) પું. [સં.] જુઓ 'અવનત-કોણ.'
**અવ-નતિ** સ્ત્રી. [સં.] નીચે નમી પડવાની ક્રિયા. (૨) પડતી, અધોગતિ
**અવનતિ-કારક, અવનતિ-જનક, અવનતિ-પોષક** વિ. [સં.] [પડતી લાવનારું
**અવનતોદર** વિ. [સં. अवनत + उदर] અંદર વળેલો ભાગ હોય તેવું, અંતર્ગોળ, ગગનાકાર, 'કૉન્કેવ'
**અવ-નદ્ધ** વિ. [સં.] બાંધેલું. (૨) મઢેલું. (૩) ઢાંકેલું. (૪) ન. ઢોલકું
**અવનદ્ધ-કુતપ** પું., **અવનદ્ધ-વાદ્ય** ન. [સં.] મોઢા ઉપર ચામડું મઢાયે એના ઉપર થાપ મારી કે આંગળાં કે ડાંડી મારી વગાડવામાં આવતું વાદ્ય (ઢોલ તબલાં પખાજ ડફ નગારાં વગેરે)
**અવનવ, -વીન** વિ. [સં. अभि- > ગુ. 'અવ' + સં.], **-વું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] તદ્દન નવું. (૨) (લા.) વિલક્ષણ પ્રકારનું. (૩) ભાતભાતનું, તરેહવાર. (૪) અલૌકિક, અદ્ભુત
**અવનિ, -ની** સ્ત્રી. [સં.] પૃથ્વી. (૨) ભૂમિની ઉપરની સપાટી, ભોંય. [**૦ નું આકાશ ને આકાશનું અવનિ(-ની) કરે તેવું** (રૂ. પ્ર.) ધમાલ મચાવી મૂકે તેવું, ભારે ધાંધલિયું, આકાશ-પાતાળ એક કરે તેવું ]
**અવનિ(-ની)-ચર** વિ. [સં.] જમીન ઉપર ચાલનારું, સ્થલચર
**અવનિ(-ની)-તલ(-ળ)** ન. [સં.] પૃથ્વીની સપાટી, જમીન, ભોંય, ધરતી
**અવનિ(-ની)-નાથ, અવનિ(-ની)-નાયક, અવનિ(-ની)-પતિ, અવનિ(-ની)-પાલ(-ળ)**, પું. [સં.] પૃથ્વીપતિ, રાજા
**અવનિ(-ની)-મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ,-ળ) ન. [સં.] સમગ્ર પૃથ્વી
**અવનિ(-ની)-સ્વામી અવનીશ,-શ્વર, અવનીંદ્ર** (-ની-ન્દ્ર) પું. [+ સં. ईश,-श्वर, इन्द्र] જુઓ 'અવનિ-નાથ.'
**અવ-નેજન** ન. [સં.] હાથ-પગ ધોવાની ક્રિયા. (૨) શ્રાદ્ધ વખતે દર્ભ વગેરે ઉપર પાણી છાંટવાની ક્રિયા. (૩) (લા.) હાથ-પગ ધોવા માટેનું પાણી
**અવ-પતન** ન. [સં.] નીચે આવી પડવાની ક્રિયા. (૨) અધોગતિ, અવનતિ
**અવ-પાણિ** પું. [સં.] તાલ આપવાના વખત પહેલાં તાળી પાડવી એ, અતીતગ્રહ. (સંગીત.)
**અવ-પાત** પું. [સં.] નીચે પડવું-ઊતરવું એ, અધઃપતન, અવપતન. (૨) હાથીને પકડવા માટે કરેલો ઘાસ ઢાંકેલો ખાડો. (૩) ખાડો. (૪) નાટકમાં નાસવાનો કે વ્યાકુલ થવાનો દેખાવ કરીને ગર્ભ કે ગર્ભાંકની કરવામાં આવતી સમાપ્તિ. (નાટ્ય.)
**અવ-પાતન** ન. [સં.] નીચે પાડવું-ઉતારવું એ. (૨) આરભટી નામની નાટ્યરચનામાં ચાર અંગોમાંનું એક, પ્રવેશક એટલે પૂર્વની કથાનો સાર તથા આવનારા વસ્તુનું સૂચન કરતો નાટકનો ઉપોદ્ઘાત (હર્ષ અને પલાયન એટલે નાસી જવાની વાતવાળો ભાગ). (નાટ્ય.)
**અવ-પોષણ** ન- [સં. अप-पोषण] હલકી કોટિનું ભરણપોષણ
**અવ-બલ(-ળ)** ન. [સં. अप-बल] અવળું વિરોધી કે ખોટું બળ
**અવ-બુદ્ધ** વિ. [સં.] જાણવામાં આવેલું. (૨) જેની ચેતના જાગ્રત થઈ છે તેવું, પરમ જ્ઞાની
**અવ-બોધ** પું. [સં.] જાગવું એ, જાગૃતિ. (૨) જ્ઞાન, બોધ. (૩) ઈશ્વરપ્રેરિત જ્ઞાન. (૪) વિવેકબુદ્ધિ
**અવ-બોધક** વિ. [સં.] અવબોધ કરાવનારું
**અવ-બોધન** ન. [સં.] જુઓ 'અવબોધ(૧, ૨).'
**અવ-ભાસ** પું. [સં.] તેજ, પ્રકાશ. (૨) જ્ઞાન. (૩) પ્રેક્ષણ, દર્શન. (૪) આભાસ, દેખાવ (૫) (લા.) મર્યાદા, હદ. (૬) મિથ્યા જ્ઞાન
**અવ-ભાસક** વિ. [સં.] અવભાસ કરાવનારું
**અવ-ભાસિત** વિ. [સં.] પ્રકાશિત
**અવભાસી** વિ. [સં., પું.] પ્રકાશવાળું
**અવ-ભૃથ** ન. [સં.] મુખ્ય યજ્ઞની સમાપ્તિ. (૨) મુખ્ય યજ્ઞની સમાપ્તિએ કરવામાં આવતું યજ્ઞનું અંગભૂત સ્નાન. (૩) યજ્ઞના અંતભાગના સ્નાનથી થતી પવિત્રતા. (૪) એવા પવિત્ર સ્નાનનું પાણી
**અવભૃથ-સ્નાન** ન. [સં.] યજ્ઞની સમાપ્તિએ કરવામાં આવતું સ્નાન
**અવમ** વિ. [સં.] છેવટનું, છેલ્લું. (૨) ઊતરતી કોટિનું. (૩) નીચ, અધમ
**અવ-મત** વિ. [સં.] જેની અવજ્ઞા કરવામાં આવી છે તેવું (૨) તિરસ્કૃત
**અવ-મતિ** સ્ત્રી. [સં.] અવજ્ઞા, અનાદર. (૨) અણગમો
**અવમ-તિથિ** સ્ત્રી. [સં.] હિંદુ મહિનાઓમાં ક્ષયતિથિ
**અવમ-દિન** પું. [સં., પું., ન.] સૌર વર્ષમાં તિથિની સંખ્યા અને સાવન દિનની સંખ્યા વચ્ચેના અંતરનાં ઘડી પળ વગેરે છોડી દેતાં બાકીના આખા દિવસની સંખ્યા. (જ્યો.)
**અવ-મનુષ્ય** ન. [સં., પું.] જેમાંથી માણસ જાતિનો વિકાસ થયો મનાય છે તેવું પ્રાણી. (પ્રા. વિ.)
**અવ-મર્શ(-ર્ષ)** પું. [સં.] નાટકની પાંચ સંધિઓમાંની પાંચમી સંધિ, વિમર્શ સંધિ. (નાટ્ય.)
**અવમ-સંખ્યા** (-સઙ્ખ્યા) સ્ત્રી. [સં.] જરૂરી ઓછામાં ઓછી સંખ્યા, નક્કી કરેલી કાર્યસાધક સંખ્યા, 'કોરમ'

**અવ-મંતવ્ય** (-મન્તવ્ય) વિ. [સં.] અવજ્ઞા કરવા જેવું. (૨) તિરસ્કાર કરવા જેવું

**અવ-માન** ન. [સં., પું.], **-નન** ન., **-નના** સ્ત્રી. [સં.] અનાદર. (૨) તિરસ્કાર

**અવ-માનનીય** વિ. [સં.] જુઓ 'અવ-મંતવ્ય.'

**અવ-માનિત** વિ. [સં.] જેનું અપમાન કરવામાં આવ્યું છે તેવું

**અવમાની** વિ. [સં., પું.] અપમાન કરનારું

**અવ-માન્ય** વિ. [સં.] અવગણના પામે તેવું, અવગણના કરવા જેવું. (૨) અમાન્ય

**અવમૂલ્યન** ન. [સં. अव-मूल्य ઉપરથી સંસ્કૃતાભાસી શબ્દ] ચલણની કિંમતમાં આંતરરાષ્ટ્રિય વ્યવહારની દૃષ્ટિએ કરવામાં આવતો ઘટાડો, 'ડિ-વેલ્યુએશન'

**અવમૌદર્ય** ન. [+ સં. **मौदर्य**] ધરાઇને ન ખાતાં ઊણપ રાખવારૂપી તપ, ઊણોદરી તપ (બાહ્ય તપના છ પ્રકારોમાંનો એક). (જૈન.)

**અવ-યવ** પું. [સં.] શરીરનું પ્રત્યેક અંગ. (૨) વસ્તુનો અંશ, ભાગ, હિસ્સો. (૩) તાર્કિક દલીલનો ભાગ. (તર્ક.) (૪) સાધન, ઉપકરણ. (૫) બે કે વધારે સંખ્યાનો ગુણાકાર કરવાથી જે સંખ્યા આવે તેની એ બે કે વધારે સંખ્યાઓ. (ગ.) (૬) પરિણામરૂપ બળનો ઘટક અંશ, 'કૉમ્પોનન્ટ ફોર્સ'. (યંત્ર.) (૮) શેષ વધે નહિ એવી રીતે ભાગનારો રાશિ, 'ફૅક્ટર'. (ગ.) (૯) પદાર્થનું સંબંધવાળું કારણ. (વેદાંત.) (૧૦) મર્યાદિત પરિમાણ-ભાગ કે ન્યાયની સિદ્ધતાના અંગવાળો પદાર્થ. (વેદાંત.)

**અવયવ-પૃથક્કરણ** ન. [સં.] રાશિના અવયવ કાઢવાની રીત, અવયવોને છૂટા પાડવાની ક્રિયા, 'ફૅક્ટરાઇઝેશન'. (ગ.)

**અવયવ-ભૂત** વિ. [સં.] અવયવરૂપે થયેલું, અંશભૂત

**અવયવ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] શબ્દના અવયવોમાં એટલે પ્રકૃતિ પ્રત્યયમાં રહેલા અર્થનો બોધ કરવાની શક્તિ, યૌગિક શક્તિ (વ્યા.)

**અવયવ-સંસ્થાન** (-સંસ્થાન) ન. [સં.] અંગોની ગોઠવણી, આસનની અવસ્થા, અંગવિન્યાસ, 'પોઝ' (રા. વિ.)

**અવયવી** વિ. [સં., પું.] અવયવ ધરાવતું

**અવયવી-ભૂત** વિ. [સં.] અવયરૂપે થયેલું

**અવ-યોગ** પું. [સં. अप-योग] જુઓ 'અવજોગ'.

**અવર**[1] વિ. [સં., સર્વ.] બીજું, ઇતર. (૨) હલકી કોટિ કે જાતનું. (૩) છેલ્લું, આખરનું. (૪) પશ્ચિમ દિશાનું

**અવર**[2] પું. [અં.] કલાક. (૨) (શાળા-કૉલેજમાં) તાસ, 'પીરિયડ'

**અવરગંડી** સ્ત્રી. એક જાતનું બારીક સુતરાઉ કાપડ

**અવર-જવર** પું., (અવરય-જવરય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આવવું-જવું' દ્વારા.] આવરો-જાવરો, આવ-જા, હરફર.

**[૦નું જોર** (રૂ. પ્ર.) લોકોની સખત હેરફેર, અવારનવાર. 'ટ્રાફિક-ઇન્ટેન્સિટી']

**અવરજવર-નોંધક** (-નોંધક) વિ. [+ જુઓ 'નોંધવું' + ગુ. 'ક' કર્તૃવાચક કૃ.પ્ર.] અવરજવર નોંધનારું

**અવરથા** ક્રિ. વિ. [સં. **वृथा**. (પ્રા.)] વૃથા, ફોગટ, નકામું

**અ-વરણ**[1] ન. [સં.] વરણી-પસંદગી ન કરવાની ક્રિયા

**અ-વરણ**[2] વિ. [સં. अ-वर्ण्य] જેનું વર્ણન ન થઈ શકે તેવું

**અ-વરણ**[3] વિ. [સં. अ-वर्ण, અર્વા. તદ્ભવ] વર્ણ બહારનું, હલકા વર્ણનું, અવણ

**અવર-નવર** જુઓ 'અવાર-નવાર'.

**અવર-વર્ણ**(૦ક) વિ. [સં.] હલકા વર્ણનું, ઊતરતી વર્ણનું

**અવર-સંખ્યા** (-સઙ્ખ્યા) સ્ત્રી. [સં.] કાર્યસાધક ઓછામાં ઓછી સંખ્યા, અવમ સંખ્યા, 'કૉરમ' (દ. બા.)

**અવર-સેવા** સ્ત્રી. [સં.] બીજાઓની કરાતી સેવાચાકરી. (૨) રાજ્યેતરમાં જઈને આપવાની સેવા, 'ફૉરીન સર્વિસ'

**અવરાઈ** સ્ત્રી. [ગ્રા.] જુઓ 'અભરાઈ.'

**અવરાવવું, અવરાવું** જુઓ 'આવરવું'માં.

**અવરાળવું** સ. ક્રિ. અનાજમાંની કાંકરી છૂટી પાડવા માટે એને પાણીમાં ધોવું, ઓવરાળવું

**અ-વરું**(**-ર્યું**) વિ. [+ જુઓ 'વરવું' + ગુ. 'ઉં' પ્રત્યય-'યું' ભૂ. કૃ.] ન વરેલું-પરણેલું. (૨) (લા.) તોફાની, અટકચાળું

**અ-વરી** વિ., સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ન પરણેલી સ્ત્રી, કુંવારી

**અવ-રુદ્ધ** વિ. [સં.] રૂંધેલું, રોકવામાં આવેલું. (૨) ચોતરફથી ઘેરી લેવામાં આવેલું. (૩) ગતિ અટકી પડી હોય તેવું, 'કૉન્સ્ટ્રેન્ડ'

**અવરેખ** ક્રિ. વિ. ખચીત, નક્કી

**અવરેખવું** સ.ક્રિ. અનુમાન કરવું, અંદાજવું. (૨) જાણવું. (૩) જોવું. (૪) લખવું (૫) ચીતરવું. **અવરેખાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અવરેખાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**અવરેખાવવું, અવરેખાવું** જુઓ 'અવરેખવું'માં.

**અવ-રોધ** પું. [સં.] પ્રતિબંધ, રુકાવટ, (૨) જે ભાગમાં રાણીઓ રહેતી હોય તે ભાગ, અંતઃપુર, જનાનખાનું, રણવાસ, રાણીવાસ. (૩) અંતઃપુરમાં રહેનારી સ્ત્રી

**અવ-રોધક** વિ. [સં.] અટકાયત કરનારું

**અવરોધક કોણ** પું. [સં.] જ્યાં કિરણ પૂરેપૂરું પરાવર્તન પામે તેવો નાનામાં નાનો પતન-કોણ, 'ક્રિટિકલ ઍંગલ' (ભૌ.વિ.)

**અવરોધક બલ**(-ળ) ન. [સં.] પદાર્થની મૂળ ગતિને ઓછી કરનાર ઘર્ષણ વગેરે બળ, 'કૉન્સ્ટ્રેઇનિંગ ફોર્સ'

**અવ-રોધન** ન. [સં.] અવરોધ-અટકાયત કરવાની ક્રિયા

**અવરોધવું** સ. ક્રિ. [સં. अव-रोध, -ના.ધા] અટકાયત કરવી, અટકાવવું. **અવરોધાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અવરોધાવવું** પ્રે. સ. ક્રિ.

**અવરોધાવવું, અવ-રોધાવું** જુઓ 'અવ-રોધવું'માં.

**અવરોધી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અવરોધક'.

**અવ-રોહ** પું. [સં.] નીચે ઊતરવાની ક્રિયા. (૨) સ્વરની નીચે ઊતરવાની ક્રિયા. (વ્યા., સંગીત.) (૩) નીચે ઊતરવાનો ક્રમ, 'ડિસેન્ડિંગ ઑર્ડર', 'ડિસેન્શન'. (જ્યો.)

**અવ-રોહક** વિ. [સં.] નીચે ઊતરનારું

**અવરોહ-ક્રમ** પું. [સં.] રાશિનું મૂલ્ય ઉત્તરોત્તર ઘટતું જાય એવી ગોઠવણ, ઊતરતી શ્રેણી અથવા હારમાળા, 'ડિસેન્ડિંગ ઑર્ડર. (ગ.)

**અવ-રોહણ** ન. [સં.] નીચે ઊતરવું એ, અવરોહ
**અવરોહ-પદ્ધતિ** સ્ત્રી. [સં.] કાવ્ય-રચનામાં ઉચ્ચ કક્ષામાંથી વૈચારિક દૃષ્ટિએ નીચે ગબડી પડવાની રીત
**અવરોહાલંકાર** (-લઙ્કાર) પું. [+ સં. अलंकार] જુઓ ઉપર 'અવરોહ-પદ્ધતિ'. (દ. બા.)
**અવરોહી** વિ. [સં., પું.] ઊતરતું (૨) યામ્યોત્તર એટલે દક્ષિણમાંથી ઉત્તરમાં જતા વૃત્ત ઉપર આવી ગયેલું છતાં નહિ આથમેલું. (જ્યો.)
**અ-વર્ગ** પું. [સં.] 'અ'કારથી લઈ ને બધા સ્વરોનો સમૂહ. (વ્યા.) (૨) વિ. કોઈપણ વર્ગનું ન હોય તેવું વિભાગ વિનાનું
**અવર્ગી** વિ. [સં., પું.], **-ર્ગીય** વિ. [સં.] સ્વરસમૂહને લગતું. (વ્યા.) (૨) કોઈપણ વર્ગ ન હોય તેવું, અવર્ગ
**અ-વર્જનીય** વિ. [સં.] છોડી ન શકાય તેવું-છોડી દેવાય નહિ તેવું, અત્યાજ્ય, અવર્જ્ય
**અ-વાજત** વિ. [સં.] છોડી દેવામાં ન આવેલું, અત્યક્ત
**અ-વર્જ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'અ-વર્જનીય.'
**અ-વર્ણ** પું. [સં.] 'અ' અને 'આ' વર્ણોના છત્રીસે ભેદ સાથેનો 'અ'કાર. (વ્યા.) (૨) રંગ-રહિત. (૩) ચાર વર્ણોની બહારનું, અંત્યજ મનાયેલું
**અ-વર્ણનીય** વિ. [સં.] જેનું વર્ણન ન થઈ શકે તેવું, વર્ણવી ન શકાય તેવું, અકથનીય. (૨) વર્ણનાતીત
**અવર્ણીય** વિ. [સં.] 'અ'કારના બધા પ્રકારોને લગતું (૨) વર્ણ બહારનું
**અ-વર્ણ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'અવર્ણનીય'.
**અ-વર્યું** જુઓ 'અવરું.'
**અ-વર્ષણ** ન., **અ-વર્ષા** સ્ત્રી. [સં.] વૃષ્ટિનો અભાવ, વરસાદનું ન પડવું એ
**અવ(-વ્વ)લ** વિ. [અર. -અવ્વલ્] પ્રથમ, પહેલું. (૨) સૌથી મોખરાનું. (૩) આરંભનું. (૪) સર્વશ્રેષ્ઠ
**અવલ-આખર** ક્રિ. વિ. [+ જુઓ 'આખર'.] પહેલેથી લઈ છેલ્લે સુધી
**અવલ-કામ** ન. [+ જુઓ 'કામ.'] પ્રાથમિક કામ, આદિ કાર્ય, પ્રારંભનું કામ, 'સ્પેઇડ વર્ક' (વિ. ક.)
**અવલ-કારકુન,** [+ જુઓ 'કારકુન'.] મુખ્ય કારકુન, શિરસ્તેદાર, 'સીનિયર ક્લાર્ક'
**અવલ-કુંવારું** વિ. [+ જુઓ 'કુંવારું'.] મૂળથી કુંવારું, પહેલેથી અપરિણીત, કદી ન પરણેલું
**અવલ-કોર્ટ** સ્ત્રી. [+ અં.] મુખ્ય કચેરી. (૨) મુખ્ય અદાલત, સર-અદાલત
**અવ-લક્ષણ** ન. [સં. अप-लक्षण] અપલખણ, ખરાબ ટેવ
**અવ-લગ્ન** વિ. [સં.] વળગેલું, ચોંટેલું, સંબંધ પામેલું
**અવલ-જપ્તી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અવલ' + 'જપ્તી'.] નિવેડો થતાં સુધીના સમય માટે માલ-સામાનની કરવામાં આવતી જપ્તી
**અવલ-થી** ક્રિ. વિ. [+ જુઓ 'અવલ' + ગુ. 'થી' અનુગ, પાં. વિ. ના અર્થનો] પહેલેથી, તદ્દન શરૂઆતથી, ધરથી
**અવલ-મંજલ** (-મઞ્જલ) સ્ત્રી. [જુઓ 'અવલ' + અર. 'મંઝિલ્' ઉર્દૂ દ્વારા વિકસેલો] મડદાની છેવટના દફનની ક્રિયા, દફનક્રિયા, પાયદસ્ત
**અવલ-સિલક** સ્ત્રી. [અર.] વેપાર શરૂ કરતી વેળાની પહેલી મૂડી, જણસ. (૨) મહિનાની છેલ્લી તારીખે જણાતી ચોપડામાંની જણસ બાકી
**અવલ-હકૂમત** સ્ત્રી. [જુઓ 'અવલ' + 'હકૂમત'.] મુખ્ય સત્તા, વાદાધિકાર, મૂળાધિકાર, 'ઓરિજિનલ જ્યુરિસ્ડિક્શન'
**અવલ-હુકમનામું** ન. [જુઓ 'અવલ' + 'હુકમનામું'.] અદાલતનો મુખ્ય લેખી ચુકાદો, 'ઓરિજિનલ ડિક્રી'
**અવ-લંબ** (-લમ્બ) પું. [સં.] અવલંબન, આધાર, ટેકો, સહારો
**અવલંબક** (-લમ્બક) વિ. [સં.] આધાર રાખનારું. (૨) ન. ચાર ખૂણા સરખા ન હોય તેવી ચાર બાજુવાળી આકૃતિ. (ગ.)
**અવલંબ-કેંદ્ર** (-લમ્બકેન્દ્ર) ન. [સં.] જે બિંદુને આધાર આપવાથી આખા પદાર્થને આધાર મળે અને એનું સમતોલપણું જળવાય તે બિંદુ, 'સેન્ટર ઑફ સસ્પેન્શન'
**અવ-લંબન** (-લમ્બન) ન. [સં.] અવલંબ, આધાર, (૨) અમુક સિદ્ધાંત સાબિત કરતાં પહેલાં એના આધારરૂપ સિદ્ધ કરવો પડે તેવો બીજો સિદ્ધાંત, કોઈ સિદ્ધાંતની સાબિતી સરળ કરવા માટે પહેલાં સાબિત કરેલો સિદ્ધાંત, 'લેમ્મા'. (ગ.)
**અવલંબન-રેખા** (-લમ્બન-) સ્ત્રી. [સં.] સાહુલ, ઓળંબો, 'પ્લમ્ લાઇન'. (ગ.)
**અવ-લંબમાન** (-લમ્બમાન) વિ. [સં.] લટકતું
**અવલંબ-મૂલ(-ળ)** (-લમ્બ-) ન. [સં.] જ્યાંથી પદાર્થને ટાંગવામાં આવે તે બિંદુ, 'પૉઇન્ટ ઑફ સસ્પેન્શન'
**અવલંબ-યંત્ર** (-લમ્બ-યન્ત્ર) ન. [સં.] જુઓ 'અવલંબ-સૂત્ર'.
**અવલંબ-રેખા** (-લમ્બ-) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અવલંબન-રેખા'.
**અવલંબવું** (અવલમ્બવું) અ. ક્રિ. [સં. अव-लम्ब्, તત્સમ] લટકવું. (૨) સ.ક્રિ. આધાર રાખવો, ટેકો લેવો. (૩) ઝાલવું, પકડવું [સ. ક્રિ. છતાં ભૂ. કૃ. ના પ્રયોગે કર્તા ઉપર આધારિત] **અવ-લંબાવું** (-લમ્બાવું) ભાવે., કર્મણિ, ક્રિ. **અવલંબાવવું** (-લમ્બાવવું) પ્રે.. સ. ક્રિ.
**અવલંબ-સૂત્ર** (-લમ્બ-) ન. [સં.] ચણતરમાં પથ્થરના થર સરખી ઊંચાઈમાં છે કે નહિ એ બતાવનારું લાકડાની ઘોડી અને ઓળંબાનું બનાવેલું સાધન
**અવલંબાવવું, અવલંબાવું** (-લમ્બા-) જુઓ 'અવલંબવું'માં.
**અવ-લંબિત** (-લમ્બિત) વિ. [સં.] આધારે રહેલું. (૨) લટકતું રહેલું
**અવલંબી** (-લમ્બી) વિ. [સં., પું.] આધાર રાખનારું, લટકતું રહેલું [(૨) (લા.) અહંકારી
**અવ-લિપ્ત** વિ. [સં.] ચોપડાયેલું, ખરડાયેલું, લેપાયેલું.
**અવલિપ્ત-તા** સ્ત્રી. [સં.] અવલેપ. (૨) (લા.) અહંકાર
**અવ-લુપ્ત** વિ. [સં.] લોપ પામેલું, નાશ પામેલું
**અવ-લેપ** પું., **-પન** ન. [સં.] ખરડ. (૨) (લા.) અહંકાર
**અવ-લેહ** પું. [સં.] ચાટવાની ક્રિયા. (૨) ઔષધયુક્ત ગળ્યું ચાટણ
**અવ-લેહન** ન. [સં.] જુઓ 'અવલેહ(૧).'
**અવ-લોક** પું. [સં.] જોવાની ક્રિયા. (૨) પ્રકાશ, તેજ
**અવ-લોકન** ન. [સં.] જોવાની ક્રિયા. (૨) ગુણદોષની તપાસ, સમીક્ષા, આલોચના, 'રિવ્યૂ'

**અવલોકન-કાર** વિ. [સં.] અવલોકન કરનારું

**અવલોકન-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] અવલોકન કરવાની શક્તિ, સમીક્ષા-શક્તિ, તપાસ કરવાની આવડત

**અવલોકનાત્મક** વિ. [+સં. आत्मन् + क] તપાસને આધારે લખાયેલું સૂચવાયેલું [જેવું

**અવ-લોકનીય** વિ. [સં.] જોવા જેવું. (૨) સમીક્ષા કરવા

**અવલોકવું** સ.ક્રિ. [સં. अव + लोक्, તત્સમ] નિરીક્ષણ કરવું, બારીક તપાસ કરવી. (૨) સમીક્ષા કરવી, આલોચના કરવી. (૩) વિચારી જોવું. **અવલોકાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અવલોકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ

**અવલોકાવવું, અવલોકાવું** જુઓ 'અવલોકવું'માં.

**અવ-લૌકિક** વિ. [સં.] મહેસૂલની આંકણી કરવા માટે ખેતર પર દેખરેખ વગેરેનું પરચૂરણ કામ કરનાર અધિકારી

**અવ-લોકિત** વિ. [સં.] જેનું અવલોકન કરવામાં આવ્યું છે તેવું, સમીક્ષિત

**અવલોકિતેશ્વર** પું. [+સં. ईश्वर] ઉત્તરના બૌદ્ધધર્મીઓના પૂજ્ય બોધિસત્ત્વનું એક સ્વરૂપ, બૌદ્ધ ધર્મના વિષ્ણુને મળતા દેવનું નામ, પદ્મપાણિ. (બૌદ્ધ.)

**અવ-લોચક** વિ. [સં.] અવલોકન કરનાર, સમીક્ષક, વિવેચક

**અ-વશ** વિ. [સં.] પોતાને વશ નથી તેવું, અસ્વતંત્ર. (૨) પરવશ. (૩) (લા.) લાચાર

**અવશ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસ્વતંત્રતા. (૨) પરવશતા. (૩) (લા.) લાચારી

**અવ-શિષ્ટ** વિ. [સં.] બાકી રહેલું, વધેલું, વધારાનું

**અવશિષ્ટાંશ** (-શિષ્ટાંશ) પું. [+સં. अंश] બાકી રહેલો ભાગ

**અવશી** વિ. [સં., પું.] અવશ, પરવશ, પરાધીન

**અવ-શેષ** પું. [સં.] શેષ રહેલો ભાગ, અવશિષ્ટ ભાગ. (૨) પ્રાચીન મકાનો-દફણ-વગેરેમાં બચી રહેલો તે તે પદાર્થ

**અવસાત** ક્રિ.વિ. [હિં. અબ + અર. સાઅત્] અબઘડી, હમણાં જ. (૨) એકાએક, ઓચિંતું

**અવસાદ** પું. [સં.] નાશ, અંત. (૨) કામ કરવા અસમર્થપણું. (૩) થાક, ખેદ. (૪) હદ, મર્યાદા

**અવ-સાન** ન. [સં.] અટકી પડવું એ, અંત. (૨) મૃત્યુ મોત, મરણ

**અવસાન-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] મૃત્યુનો સમય, આખર ઘડી

**અવ(-વે)સ્તા** સ્ત્રી. [ફા. અવેસ્તા] ઈરાનની પ્રાચીન 'ભારત-પારસીક' કાલમાં પ્રચલિત ધર્મભાષા(જેમાં જરથુસ્ત્રી ધર્મના સંસ્થાપક જરથુસ્ત્રે રચેલી ગાથાઓ અને એના વિવેચન વગેરે સાહિત્યનો સમાવેશ થયેલો તે)નો પારસીઓનો ધર્મગ્રંથ (આ ભાષા ઋગ્વેદની ભાષાને ભાષા તેમજ છંદોની દૃષ્ટિએ તદ્દન નિકટની છે.) (સંજ્ઞા.)

**અ-વસ્તુ** ન. [સં.] વસ્તુમાત્રનો અભાવ, પદાર્થનું ન હોવાપણું

**અ-વસ્ત્ર** વિ. [સં.] વસ્ત્ર વિનાનું, નાગું, નવસ્ત્રું

**અવ-સ્થા** સ્ત્રી. [સં.] સ્થિતિ. (૨) દશા, હાલત. (૩) આયુષના જુદા જુદા તબક્કાઓનો એકમ. (૪) (લા.) ઘડપણ, વૃદ્ધત્વ. [૦થવી (રૂ.પ્ર.) પાકી ઉંમરે પહોંચવું, ઘરડું થવું. ૦લાગવી (રૂ.પ્ર.) વૃદ્ધત્વનું દેખાયા કરવું. ૦સ્થાએ પહોંચવું (પોંચવું) (રૂ.પ્ર.) વૃદ્ધ થવું, ઘરડું થવું. પાકી અવસ્થા (રૂ.પ્ર.) ઘડપણ]

**અવસ્થા-ચતુષ્ટય** ન. [સં.] બાલ્ય કૌમાર યૌવન અને ઘડપણ એ ચાર અવસ્થા

**અવસ્થા-ત્રય** ન. [સં.] જાગૃતિ સ્વપ્ન અને સુષુપ્તિ એવી ચિત્તની ત્રણ સ્થિતિ

**અવસ્થા-ત્રિક** ન. [સં.] છદ્મસ્થ કેવળી અને સિદ્ધ એવી જીવની ત્રણ દશા. (જૈન.) [અવસ્થા

**અવસ્થા-દ્વય** ન. [સં.] સુખી અને દુઃખી એવી બે

**અવ-સ્થાન** ન. [સં.] નિવાસસ્થાન, રહેઠાણ. (૨) સ્થિરતા

**અવસ્થા-વાન** વિ. [+સં. °वान्, પું.] અવસ્થાએ પહોંચેલું, વૃદ્ધ

**અવસ્થાંતર** (-સ્થાન્તર) ન. [+સં. अन्तर] બીજી બીજી અવસ્થા, એકમાંથી બીજી અવસ્થામાં જવાનું એ

**અવ-સ્થિત** વિ. [સં.] આવી વસેલું, રહેલું

**અવ-સ્થિતિ** સ્ત્રી. [સં.] રહેવું એ, (૨) વિદ્યમાનતા. (૩) હાલત, દશા

**અવ-સ્પર્શક** વિ. [સં.] 'સબ્ટેન્જન્ટ'. (ગ.)

**અવસ્વાપિની** વિ. સ્ત્રી. [સં.] બેભાન કરે તેવી (નિદ્રા)

**અવ-હસિત** ન. [સં.] છ પ્રકારનાં હાસ્યોમાંનું એક. (નાટ્ય.)

**અવ-હાર** પું. [સં.] થોડા સમય પૂરતી યુદ્ધવિરામ વખતે રણક્ષેત્રમાંથી લશ્કરને છાવણીમાં લઈ જવાની ક્રિયા

**અવ-હાસ** પું. [સં.] મજાક, મશ્કરી, ઠઠ્ઠા

**અવ-હાસ્ય** વિ. [સં.] મશ્કરી કરવા જેવું

**અવ-હિત** વિ. [સં.] મૂકવામાં આવેલું. (૨) ધ્યાન આપી રહેલું, એકાગ્રચિત્ત

**અવ-હિત્થ** ન. [સં.] ઢોંગ, ડોળ, ખોટો દેખાવ. (૨) મનની વાત છુપાવી રાખવાની તજવીજ, મનમાં કંઈ હોય અને મોઢે કંઈ દેખાડવાપણું (વ્યભિચારી ભાવના ૩૩ ભેદોમાંનો એક.) (કાવ્ય.)

**અવ-હેલન** ન., સ્ત્રી. [સં.], **-ના** સ્ત્રી. અવજ્ઞા, તિરસ્કાર (૨) અનાદર, અપમાન

**અવ-હેલવું** સ. ક્રિ. [સં. अव-हेल्, તત્સમ] અવહેલના કરવી, અવગણવું. **અવહેલાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અવહેલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**અવહેલાવવું, અવહેલાવું** જુઓ ઉપર 'અવહેલવું'માં.

**અ-વહેવારુ** (-વેઃવારુ) વિ. [+ જુઓ 'વહેવારુ'.] વહેવારુ ન હોય તેવું

**અ-વળ** વિ. [+જુઓ 'વળવું', સર૦ દે. પ્રા. अवलिअ-અસત્ય, જૂઠું] અવળું, ઊંધું. (૨) ખોટું. [૦નું ચવળ (રૂ. પ્ર.) ઊંધાનું ચત્તું અને જૂઠાનું સાચું]

**અવળકણું** વિ. [+ગુ. + 'અકણું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જેમાંથી તાર ન ખેંચાય તેવું, 'ઇન્ડક્ટાઇલ'

**અવળ-કંટક** (-કણ્ટક) પું. [+સં.] જમીન તરફ વળેલા આમલીનાં જેવાં પાનવાળો કાંટાવાળો એક છોડ

**અવળ-કંધું** (-કન્ધુ) વિ. [+ સં. स्कन्धक- > પ્રા. कंधअ-] જેની કાંધ નીચી વળે નહિ તેવું, મજબૂત કાંધવાળું. (૨) (લા.) મજબૂત, જોરાવર, અલમસ્ત

**અવળકો** પું. કોઈ વસ્તુ પકડવા હાથ લાંબો કરીને કરેલો પ્રયત્ન. (૨) વલખું, હવાતિયાં. ફાંફું, તરફડિયું. [૦ના(-નાં)ખવો (રૂ. પ્ર.) કાંઈ લેવા-પકડવા ઝડપ કરવી]

**અવળ-ગતિ** સ્ત્રી. [+ સં.] અવળી ઊંધી કે ખોટી ગતિ

**અવળ-ચવળ** વિ. [+ જુઓ 'ચવળ'.] ઊંધુચત્તું, ઢંગધડા વિનાનું. (૨) આડું-અવળું, ખરું ખોટું. (૩) વિચાર્યા વગરનું. (૪) ક્રિ.વિ. ગમે તેમ, ફાવે તેમ. (૫) ઊલટ-સૂલટ

**અવળ-ચંડાઈ** (-ચણ્ડાઈ) સ્ત્રી. [જુઓ 'અવળ-ચંડું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] કહ્યા કરતાં ઊલટું ચાલવાનો સ્વભાવ

**અવળ-ચંડી** (-ચણ્ડી) વિ., સ્ત્રી. [જુઓ અવળચંડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી પ્રત્યય] અવળચંડા સ્વભાવની સ્ત્રી

**અવળ-ચંડીલું** (-ચણ્ડીલું), **અવળ-ચંડું** (-ચણ્ડું) વિ. [ + સં. ચણ્ડ + ગુ. 'ઈલું' અને 'ઉં' ત. પ્ર.] કહિયે એનાથી ઊલટું કરનારું કે ચાલનારું. (૨) (લા.) મમતી, ઝિદ્દી, દુરાગ્રહી. (૩) અડપલાખોર. (૪) અકોણું

**અવળચેન** ન. [જુઓ 'અમલચેન'.] મોજમઝા, આનંદ, લહેર, અમલચેન, અમન-ચમન

**અવળ-દોમ** વિ. [ગ્રા.] ઊંધું-ચત્તું, આડું-અવળું

**અવળપ** સ્ત્રી. [જુઓ 'અવળું' + ગુ. 'પ' ત.પ્ર.] અવળાઈ, આડાઈ

**અવળ-પગું** વિ. [+ જુઓ 'પગ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] અવળા કે અશુભ પગવાળું

**અવળ-પંચક** (-પઞ્ચક) ન. [ + સં. ] બેસતા પંચક (ધનિષ્ઠાથી ચંદ્રના આવવાનાં પાંચ નક્ષત્રોમાં) અવળું થઈ જવાનું કાર્ય. (૨) (લા.) વારંવાર એવી વિટંબણાનું આવી પડવું એ. (૩) સારું કરવા જતાં અવળું થઈ પડવું એ. (૪) વાંકાઈ, આડાઈ, વક્રભાવ. (૫) હાર, પરાભવ

**અવળ-પંથ** (-પન્થ) પું. [ + જુઓ 'પંથ'.] અવળો રસ્તો, વિરુદ્ધ માર્ગ, ઉન્માર્ગ

**અવળ-મત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [ + સં. મતિ ], **-તિ** સ્ત્રી. [+ સં.] અવળી કે ઊંધી બુદ્ધિ

**અવળ-વાણી** સ્ત્રી. [ + સં. ] ઊલટી વાણી, અવળું બોલવું એ. (૨) અવળું બોલે ને સવળું થાય તેવી વાણી. (૩) વાચ્યાર્થથી ઊલટો અર્થ સાચવતી વાણી, ગૂઢ વાણી, વ્યાજોક્તિ. (૪) અશુભ વાણી

**અવળ-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [ + જુઓ 'વેલ.' ] (અવળી દિશામાં વીંટાઈને ચડતી હોઈ એવી સંજ્ઞા પામેલી) એક વેલ

**અવળ-સવળ** વિ. [ + જુઓ 'સવળું'. ] અવળાનું સવળું અને સવળાનું અવળું, ઊંધુ-ચત્તું, ઊલટસૂલટ, આડું-અવળું. [૦ કરવું (રૂ.પ્ર.) તદ્દન ફેરવી નાખવું]

**અવળાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'અવળું' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] અવળાપણું. (૨) હઠીલાઈ. (૩) અવળી સમઝ, વિપરીત બુદ્ધિ

**અવળા-બોલું** વિ. [જુઓ 'અવળું', + 'બોલવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] અવળું બોલનારું

**અવળામણ** ન. [જુઓ 'અવળું, + ગુ. 'આમણ' ત.પ્ર.] ઊંધી પરિસ્થિતિ. (૨) (લા.) મોત, મૃત્યુ

**અવળાયું** વિ. [જુઓ 'અવળું' + ગુ. 'આયું' ત.પ્ર., (ગ્રા.)] અવળું, ઊલટ-સૂલટ

**અવળા-સવળી** ક્રિ.વિ. [ જુઓ અવળું' + 'સવળું' ] ઊલટ-સૂલટ, તળે-ઉપર. (૨) ઊભું અને આડું-ચોકડી પડે એમ

**અવળા-સવળું** વિ· [ જુઓ 'અવળું' + 'સવળું'.] ઊંધું અને ચત્તું, ઉપર-નીચે કરેલું. (૨) ક્રિ.વિ. અવળાસવળી

**અવળિયું** ન [જુઓ 'અવળું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] વાસણ ઉપર અવળું ઢાંકવાનું સાધન, ઊંધું નાખવામાં આવતું સાધન, છીબું. [**-યે જવું** (રૂ.પ્ર.) (ગ્રા.) કબજામાંથી છટકી જવું]

**અવળું** વિ. ઊંધું, [જુઓ 'અવળ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઊંધું, ઊલટું. (૨) વાંકું, આડું, પ્રતિકૂળ. (૩) (લા.) ખોટું, અસત્ય. (૪) ઝિદ્દી. (૫) માઠું, અશુભ. (૬) અકોણું. (૭) મમતી. [**-ળા પાટા દેવા** ( **કે બાંધવા**) (રૂ.પ્ર.) ઊલટે રસ્તે ચડાવવું, ખોટું કહી માર્ગ ભુલાવવો. (૨) મુદ્દેસર વાત ઠસાવવાને બદલે ખોટું સમઝાવી ભમાવવું. **-ળા પાસા ના(-નાં)ખવા** (રૂ.પ્ર.) વાત ફેરવી બાંધી છેતરવું. **-ળા પાસા પડવા** (રૂ.પ્ર.) ધાર્યા પ્રમાણે ન થવું, કરેલી યુક્તિ પાર ન પડવી. (૨) સવળું કરવા જતાં ઊલટું થઈ પડવું, ફાયદો કરવા જતાં નુકસાન થવું. **-ળા કરવા** (રૂ. પ્ર.) ખોટ ખાવી. **-ળા થવા** (રૂ.પ્ર.) ખોટ જવી. **-ળા પૂજેલા** (રૂ.પ્ર.) પરમેશ્વરની ખોટી પૂજા કરેલી-પૂર્વ જન્મમાં પાપ કરેલાં. **-ળાનું સવળું કરવું** (રૂ. પ્ર.) સાચા માર્ગ ઉપર લાવવું. **-ળાનું સવળું થવું** (રૂ. પ્ર.) ખરાબ કરવા જતાં સારું થવું. **-ળા પાટા બંધાવવા** (-બન્ધાવવા) (રૂ પ્ર.) ખોટું સમઝાવવું, ભ્રમમાં નાખવું. **-ળી ઘાણીએ પીલવું** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ ત્રાસ આપવો. **-ળી ટોપી પહેરવી** (**કે મૂકવી**), **-ળી પાઘડી પહેરવી** ( **કે બાંધવી-મૂકવી**) (-પે:રવી) (રૂ. પ્ર.) આપેલું વચન ફોક કરવું (૨) દેવાળું કાઢવું. (૩) બાજુ બદલવી-પક્ષ બદલવો. **-ળું કરવું** ( **કે કરી ના(-નાં)ખવું**) (રૂ. પ્ર.) પાયમાલ કરી નાખવું. (૨) બગાડી નાખવું. **-ળું ઊઠવું** (રૂ. પ્ર.) વિરુદ્ધમાં જઈ રહેવું. **-ળું થવું** (રૂ. પ્ર.) વિરુદ્ધ જવું. (૨) ભૂંડું થવું. **-ળું પડવું** (રૂ. પ્ર.) મેળ ન ખાવો, અણબનાવ થવો. **-ળું મોં કરવું** (-મોં:) (રૂ. પ્ર.) રિસાવું. **-ળું વેતરવું** (રૂ. પ્ર.) ધાર્યા કરતાં ઊલટું કહેવાઈ જવું. **-ળે અસ્તરે મૂંડવું** (રૂ. પ્ર.) ભીખ માગતું કરવું. (૨) પાયમાલ કરવું. **-ળે પાને ચૂનો દેવડાવવો** (રૂ. પ્ર.) મરજી વિરુદ્ધ કામ કરાવવું (૨) ઊલટું કાર્ય કરાવી પછી તેની તે વ્યક્તિને ઠપકો આપવો. **-ળે મોઢે પડવું** (રૂ. પ્ર.) માંદા પડવું. **-ળે હાથે દેવી** (રૂ.પ્ર.) જોરથી ધોલ કે થપાટ મારવી. **-ળા આંક લખવા** (રૂ. પ્ર.) નસીબ ઊલટું પડવું-હોવું]

**અવળું-સવળું** વિ. [જુઓ 'અવળું' + 'સવળું'.] જુઓ 'અવળ-સવળ'.

**અવળે** ક્રિ.વિ. [ + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., એ. વ., પ્ર.] થોડી વારમાં, તરત

**અ-વશ્ય** વિ. [સં.] વશ ન કરી શકાય તેવું. (૨) ક્રિ.વિ. ખચીત, જરૂર. (૩) કુદરતી, સ્વાભાવિક, 'નેચરલ' (મ.ન. મહેતા)

**અવશ્ય-કર્તવ્ય** વિ. [સં.] ફરજિયાત કરવા જેવું

**અવશ્ય-પક્ષપાત** પું. [સં.] સ્વાભાવિક વલણ

**અવશ્યમેવ** ક્રિ.વિ. [સં. अवश्यम् + एव] ખચીત જ, જરૂર જ

**અવશ્યંભાવિ-તા** (અવશ્યમ્ભાવિતા) સ્ત્રી. [સં.] ખચીત થવાનું જ છે એવી સ્થિતિ

**અવશ્યંભાવિ-વાદ** (અવશ્યમ્ભાવિ-) પું. [સં.] ઇચ્છાશક્તિની સ્વતંત્રતા નથી--હેતુથી નક્કી થાય છે એવી માન્યતા, 'ડિટર્મિનિ-ઝમ'

**અવશ્યંભાવિવાદી** (અવશ્યમ્ભાવિ-) વિ. [સં.] અવશ્યંભાવિ-વાદમાં માનનારું

**અવશ્યં-ભાવી** (અવશ્યમ્ભાવી) વિ. [સં.] જરૂર થવાનું, ખચીત જ થવાનું

**અવ-શ્યાય** પું. [સં.] ઝાકળ, ઓસ

**અવ-ષ્ટંભ** (-ષ્ટમ્ભ) પું., **-ભન** (-ષ્ટમ્ભન) ન. [સં.] આધાર, ટેકો, સરાહના. (૨) જડતા, સ્તબ્ધતા. (૩) ગર્વ. (૪) હિંમત. (૫) વિઘ્ન. (૬) પક્ષાઘાત, લકવો

**અવ-સક્ત** વિ. [સં.] વળગેલું, ચોંટેલું. (૨) કામમાં લાગેલું (૩) આસક્તિવાળું.

**અવ-સન્ન** વિ. [સં.] મગ્ન થયેલું. (૨) ઉદાસ, હતાશ. (૩) અવસાન પામેલું, મરી ગયેલું

**અવસન્ન-તા** સ્ત્રી. [સં.] મગ્નતા, (૨) ઉદાસી, હતાશા. (૩) અવસાન, મૃત્યુ

**અવ-સર** પું. [સં.] પ્રસંગ. (૨) તક, મોકો, લાગ. (૩) સમય. [**૦આવવો** (રૂ.પ્ર.) સારો માઠો પ્રસંગ આવવો. **૦ઓળખવો, ૦જોવો** (રૂ.પ્ર.) સમય અને સંયોગો વગેરેનો ખ્યાલ મેળવવો. **-રે મોતી ભરરવાં** (રૂ. પ્ર.) પ્રસંગે બરોબર ખર્ચ કરવો]

**અવસર-પાણી** ન., બ.વ. [+ ગુ. જુઓ 'પાણી'.] (લા.) મરેલાં પાછળનાં દહાડોપાણી, ઉત્તરક્રિયા

**અવસર-પ્રાપ્ત** વિ. [સં.] પ્રસંગને અનુસરતું

**અવસર-વીત્યું** વિ. [+ સં. જુઓ 'વીતવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] વખત ચાલ્યો ગયા પછીનું. (૨) કસમયનું

**અવસર-સર** ક્રિ. વિ. [+.પાછલો 'સર' 'પ્રમાણે'નો અર્થ આપવા ગુ.માં વિકસ્યો છે.] પ્રસંગ મળતાં, યોગ્ય સમયે, જોઇયે તે વખતે

**અવસર-સંગતિ** (-સઙ્ગતિ) સ્ત્રી. [સં.] પદ અને પદાર્થનો એક જાતનો સંબંધ. (વેદાંત.)

**અવ-સર્પ** પું. [સં.] જાસૂસ

**અવ-સર્પણ** ન. [સં.] નીચે ઊતરવાની ક્રિયા

**અવ-સર્પિણી** સ્ત્રી. [સં.] અધોગતિનો-પડતી દશા આવવાનો ઘણો લાંબો કાલ. (જૈન.)

**અવસર્પી** વિ. [સં., પું.] સરકનારું, ખસનારું. (૨) ઢાળ પડતું નીચું, (૩) નીચે સરકતું, અધોગામી

**અવળૌ** સ્ત્રી. ઘણાં વસાણાંવાળું સુવાવડી માટેનું ચાટણ, બત્રીસું

**અવળોડું** વિ. [ જુઓ 'અવળું' દ્વારા.] ઊંધું વળેલું. (૨) રીતભાત વિનાનું

**અવંક** (-વઙ્ક) વિ. [સં.] વાંકું નહિ તેવું, સીધું. (૨) (લા.) સરળ સ્વભાવનું

**અવંકું** (-વઙ્કું) વિ. [ગુ. 'અ' નિરર્થક + સં. वक्रक > પ્રા. वंकअ- (પ્રા.)] વાંકું, ઊંધું, અતડું

**અવંકો** (-વઙ્કો) પું. [જુઓ 'અવંકું'.] દોષ, વાંક

**અવંગ** વિ. [દે. પ્રા. अवंगु-ખુલ્લું, નહિ ઢાંકેલું] આખું. (૨) વાપર્યા વગરનું, તદ્દન નવું. (૩) પું. દેશી વિમાની એક રીત

**અ-વંચક** (-વઞ્ચક) વિ. [સં.] નહિ છેતરનારું, પ્રામાણિક

**અવંતર** (અવન્તર) ન. છેટે બેસવું એ, ઋતુસ્રાવ, અટકાવ

**અવંતિ** (અવન્તિ) સ્ત્રી. [સં.] અવંતિ-માલવ દેશની રાજધાની, ઉજ્જયિની. (સંજ્ઞા.) (૨) પું. જેની રાજધાની અવંતિ હતી તે લાટ અને અપરાંત (ગુજરાત અને ઉત્તર મહારાષ્ટ્ર)ની હદ સુધી પહોંચતો પ્રાચીન માલવ દેશ, માળવા. (સંજ્ઞા.)

**અવંતિકા** (અવન્તિ-) સ્ત્રી. [સં.] ઉજ્જયિની, ઉજ્જન. (સંજ્ઞા.)

**અવંતિ-નાથ** (અવન્તિ-) પું. [સં.] માળવાનો રાજા (મુંજ-ભોજ વગેરે)

**અવંતી** (અવન્તી) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અવંતિકા.'

**અ-વંધ્ય** (-વન્ધ્ય) વિ. [સં.] વંધ્ય-વાંઝિયું નહિ તેવું. (૨) ફલદ્રુપ. (૩) સાર્થક, સફળ

**અવંધ્ય-કર** (-વન્ધ્ય-) વિ. [સં.] વાંઝિયાપણું ટાળનાર (ઔષધ, સ્ત્રીઓ માટેનું)

**અવંધ્ય-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** (-વન્ધ્ય-) ન. [સં.] અવંધ્યપણું

**અ-વંશ** (-વંશ) વિ. [સં.] વાંસના આધાર વિનાનું, અનાધાર. (૨) અપુત્ર, વાંઝિયું

**અવાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આવવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ.પ્ર.] આવવાપણું, આગમન

**અ-વાક્,-ક** વિ. [સં. अ-वाक्] મૂંગું, અબોલ. (૨) સ્તબ્ધ, ચોભીલું

**અવાકી** વિ. [+ જુઓ 'ઈ' ત.પ્ર.] અવાક, અબોલ

**અ-વાક્પટુ** વિ. [સં.] વાચાળ નથી તેવું, બોલવામાં કાબેલ નહિ તેવું

**અવાક્શાખ** વિ. [+ સં. शाखा, બ.વ્રી.] નીચે શાખાઓ છે તેવું. (ઉપનિષદનું બ્રહ્મ, ગીતાનો સંસાર). (૨) (વડવાઈઓને કારણે) (લા.) વડનું ઝાડ

**અવાક્-શિરા** વિ. [સં. °शिराः, બ.વ્રી., પું.] નીચે નમેલા મસ્તકવાળું

**અવાચ** વિ. [સં. अ-वाचा બ.વ્રી.] અવાક, અબોલ

**અ-વાચક** વિ. [સં.] કહી શકે-નિર્દેશ કરી શકે નહિ તેવું. (૨) વાચા-રહિત. (૩) માંદગીની પરા કોટિએ બોલવાની શક્તિ નથી રહી તેવું. (૪) (લા.) બેભાન, બેશુદ્ધ, બેહોશ

**અવાચક-તા** સ્ત્રી. [સં.] અવાચક હોવાપણું

**અવાચી**[1] સ્ત્રી. [સં.] દક્ષિણ દિશા

**અ-વાચી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'અવાક્' (સં. अवाच्) + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ડચકું. (૨) હેડકી. (૩) બગાસું

**અવાચીન** વિ. [સં.] દક્ષિણ દિશાને લગતું

**અ-વાચ્ય** વિ. [સં.] જેને વિશે કહી ન શકાય તેવું, અકથ્ય, અવર્ણનીય. (૨) વાંચી ન શકાય તેવું. (૩) અનિંદ્ય, જેની નિંદા ન કરી શકાય તેવું

**અવાચ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અવાચ્ય હોવાપણું

**અ-વાક્-મનસ-ગોચર** વિ. [સં.] વાણી અને મનથી ગોચર-અનુભવાય તેવું નથી તે, વાણી અને મનથી પર

**અવાક્-મુખ** વિ. [સં.] નીચે રહેલા મોઢાવાળું, નીચી મૂંડ કરી બેઠેલું. (૨) (લા.) લજ્જિત, શરમાયેલું

**અવાજ** પું. [ફા. આવા-ઝ્] ધ્વનિ, નાદ. (૨) સાદ, ઘાંટો. [**૦ઉઠાવવો** (રૂ.પ્ર.) પોતાની વાત જોરથી જાહેરમાં રજૂ કરવી. **૦ઊતરી જવો** (રૂ.પ્ર.) કંઠ સારો ન હોવો. **૦પડવો** (રૂ.પ્ર.) ઘાંટો ધીમો થઈ જવો. **૦હોવો** (રૂ.પ્ર.) ચલણ હોવું, શોભવું]

**અવાજ-દાર** વિ. [+ફા. પ્રત્યય] જેમાંથી અવાજ થાય તેવું, અવાજ કરતું, રણકાવાળું

**અવાજ-પેટી** સ્ત્રી. [+જુઓ 'પેટી'.] ગ્રામોફોન વગેરેમાંની અવાજ સંઘરનારી પેટી, 'સાઉન્ડ-બૉક્સ'

**અવાજિયું** વિ. [+ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ધ્વનિવાળું, રણકાવાળું

**અવાજી[1]** વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ધ્વનિવાળું, વાગતું. (૨) પું. તોપ કે બંદૂક ફોડનાર

**અવાજી[2]** સ્ત્રી. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ગાયકનો કંઠ

**અ-વાટ** સ્ત્રી. [+જુઓ 'વાટ' (માર્ગ).] કોઈની અવરજવર ન હોય તેવો માર્ગ. (૨) ખોટો રસ્તો, કુમાર્ગ, અનીતિ

**અવાડું** ન, પશુ-માદાનું થાન, આઉ, બાવલું, અડણ

**અવાડો[1]** (અ:વાડો) જુઓ 'હવાડો.

**અવાડો[2]** પું. [ગ્રા.] કુંભારનો નિભાડો

**અવાઢ** પું., ન. ઊભા થાંભલા વચ્ચે મૂકેલું લાકડું કે જેની આસપાસ ચણતર કરી લેવામાં આવે છે.

**અવાઢ-પાટલી** સ્ત્રી. [+જુઓ 'પાટલી'.] અવાઢના કામમાં લેવામાં આવતું પાટિયું, 'નૉગિંગ પીસ' (ગ.વિ.)

**અવાણ[1]** પું. [ગ્રા.] પારખું, પરીક્ષા, તપાસ

**અવાણ[2]** (-ણ્ય) સ્ત્રી. ગુણ, જાત. (૨) ચાલચલગત. (૩) પશુને ચાલવાની રીત

**અવાણગુ** સ્ત્રી. ચાલચલગત

**અવાણવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'અવાણ,[2] ના.ધા.,] (બળદની) ચાલ જોવી, હાંકી જોવું. (૨) ચાલ ઉપરથી પરખવું

**અ-વાત** વિ. [સં.] વાયુ વગરનું

**અવાતોપજીવી** વિ. [+સં. उपजीवी, પું.] વાતાવરણમાંથી પ્રાણવાયુ લીધા વિના જીવનારું

**અવાત્યનુમંદ્ર** (-મન્દ્ર) વિ. [સં. अव + अत्यनुमन्द्र] અત્યનુ-મંદ્રથી નીચા સ્વરનું. (સંગીત.)

**અવાપ્ત** વિ. [સં. अव + आप्त] પ્રાપ્ત કરેલું, મેળવેલું

**અવાપ્તવ્ય** વિ. [સં. अव + आप्तव्य] મેળવવા જેવું

**અવાપ્તિ** સ્ત્રી. [સં. अव + आप्ति] મેળવવાની ક્રિયા, પ્રાપ્તિ

**અ-વામ** વિ. [સં.] સુંદર નથી તેવું. (૨) અમંગળ, અશુભ, (૩) ડાબું નથી તેવું, જમણું. (૪) (લા.)સાનુકૂળ, સગવડવાળું

**અ-વામન** વિ. [સં.] ઠીંગણું નહિ તેવું. (૨) મધ્યમ ઊંચાઈનું

**અવાયું** વિ. [ગ્રા.] આતુરતાથી તૂટી પડનારું. (૨) લાલચને વશ ન રાખતાં ઉતાવળે ઝૂકી જનારું. (૩) બેબાકળું. [**-યા પડવું** (રૂ.પ્ર.) પાછળ લાગવું, વાંસે પડવું-લાગવું]

**અ-વાર[1]** વિ. [સં. अ-वार्य] વારી ન શકાય તેવું

**અવાર[2]** ક્રિ. વિ. [આ + વાર] આ વર્ષે, ઓણ, ઓણ સાલ

**અ-વારણીય** વિ. [સં.] જેને વારી-રોકી ન શકાય તેવું, અવાર્ય, રોકવું રોકાય નહિ તેવું

**અવાર-નવાર** ક્રિ.વિ. ['આ-વાર'નો દ્વિર્ભાવ] જ્યારે અને ત્યારે, વારંવાર

**અ-વારિત** વિ. [સં.] જેને વારવામાં નથી આવ્યું તેવું. (૨) (લા.) અનર્ગળ, પુષ્કળ, બેશુમાર

**અવારી** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. अवारिआ] હાટ, દુકાન

**અવારું** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'અવાર[1]' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર. (ગ્રા.)] અસૂરું, મોડું (થયેલું)

**અ-વાર્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'અવારણીય'.

**અ-વાલુ** વિ. [+સં. वालुका] રેતી વિનાનું (પ્રદેશસ્થાન)

**અ-વાવરુ-રું** વિ. [સં. अव्यापारक- > પ્રા. अव्वावारअ-, સર૦ સં. अ-व्यापृत- > પ્રા. अव्वावट.] જે વ્યવહારમાં-ઉપયોગમાં લાવવામાં નથી આવતું તેવું, અવડ (મકાન)

**અવાવું** જુઓ 'આવવું'માં.

**અવાસ** પું. [સં. आ-वास] રહેઠાણ, ઘર, મકાન

**અ-વાસ્તવિક** વિ. [સં.] વાસ્તવિક ન હોય તેવું, ખોટું, મિથ્યા. મૂળ માથા કે પાયા વિનાનું, અપ્રમાણ, અનાધાર, સાબિતી વિનાનું. (૩) ગેરવાજબી

**અવાસ્તવિક-તા** સ્ત્રી.,**-ત્વ** ન. [સં.] અવાસ્તવિક હોવાપણું. (૨) કલ્પના-મૂલકતા, 'ફિક્શન' (ર. મ.)

**અ-વાહક** વિ. [સં.] જેમાં થઈને વીજળી અથવા ગરમી પસાર થઈ ન શકે તેવું. 'નૉન-કન્ડક્ટિવ'

**અવાહક-વેષ્ટન** ન. [સં.] અવાહક ઢાંકણ, 'ઇન્સ્યુલેટર'

**અ-વાહી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અવાહક'.

**અ-વાહ્ય** વિ. [સં.] જેમાંથી ગરમી પસાર ન કરી શકાય તેવું. (૨) વહીને-ઉપાડીને ન લઈ જઈ શકાય તેવું

**અવાળુ, -ળું** ન. [દે. પ્રા. अ-वालुआ, સ્ત્રી.] દાંતનો પારો, પેઢું. (૨) મોઢામાં લાળ ઉત્પન્ન કરનારો માંસપિંડ. [**૦આવવું, ૦ચડ(-ઢ)વું, ૦રૂઝવું, ૦સૂ(-સો)જી આવવું** (રૂ.પ્ર.) અવાળુમાં દંતરોગનો ઉપદ્રવ થવો.] [**નોંધ :** મોટે ભાગે બ. વ.માં વપરાય છે.] [ખટલો

**અવાળો-ગવાળો** પું. માયાપૂંજી, ઘરસામાન, સરસામાન, ઘર-

**અ-વાંછિત** (-વાઞ્છિત) વિ. [સં.] નહિ ઇચ્છેલું

**અવાંતર** (અવાન્તર) વિ. [સં. अव + अन्तर] કોઈ પણ બે પદાર્થો-સ્થિતિ-સંયોગો વચ્ચે રહેલું, વચ્ચે રહેલું, વચલા ગાળાનું. (૨) સમાવેશ પામેલું. (૩) ગૌણ. (૪) બાહ્ય, બહારનું

**અવાંતર-કથા** (અવાન્તર-) સ્ત્રી. [સં.] ચાલુ વાતમાં વચ્ચે આવતી ઉપકથા, ઉપાખ્યાન, આડકથા

**અવાંતર ગ્રહ** (અવાન્તર-) પું. [સં.] બે ગ્રહો વચ્ચેનો નાનો ગ્રહ, 'ઍસ્ટરૉઇડ'

**અવાંતર જાતિ** (અવાન્તર-) સ્ત્રી. [સં.] ઉપજાતિ, પેટાવર્ગ

**અવાંતર-તા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અવાંતર-ત્વ'.

**અવાંતર તારાપુંજ** (અવાન્તર-,પુઞ્જ) પું. [સં.] નક્ષત્રો સિવાયનો કોઈ પણ તારાસમૂહ, 'સબ-કૉન્સ્ટેલેશન'

**અવાંતર-ત્વ** (અવાન્તર-) ન. [સં.] મુખ્ય વિષયની અંદર આવી જવાપણું, અવાંતર-તા

**અવાંતર દિશા** (અવાન્તર-) સ્ત્રી. [સં.] દિશાઓ વચ્ચેના તે તે ખૂણો--ઈશાન-અગ્નિ-નૈર્ઋત્ય-વાયવ્ય

**અવાંતર દેશ** (અવાન્તર) પું. [સં.] કોઈ પણ બે દેશો વચ્ચે આવેલો દેશ-ભાગ [તારાપુંજ'.

**અવાંતર નક્ષત્ર** (અવાન્તર-) ન. [સં.] જુઓ 'અવાંતર-

**અવાંતર પ્રલય** (અવાન્તર-) પું. [સં.] બે મોટા પ્રલયો વચ્ચે થતો નાનો પ્રલય. (પુરાણ.)

**અવાંતર-ભેદ** 'અવાન્તર-' પું. [સં.] ભેદનો પણ ભેદ, ભાગનો ભાગ.

**અવાંતર મુખ્યલંબ** (અવાન્તર-,-લમ્બ) પું. [સં.] વક્રના કોઈ બિંદુ આગળ દોરેલો એ વક્રનો લંબ અને એ બિંદુનો ભુજ એ બે વચ્ચે આવેલો કોટયક્ષનો ભાગ, 'સબ-નોર્મલ'

**અવાંતર-યોનિ** (અવાન્તર-) સ્ત્રી. [સં.] અવાંતર સર્ગની નીચેનો પ્રાણી કે વનસ્પતિવર્ગનો એક વિભાગ

**અવાંતર લંબ** (અવાન્તર-લમ્બ) જુઓ 'અવાંતર-મુખ્યલંબ.'

**અવાંતર-વાક્ય** (અવાન્તર-) ન. [સં.] કોઈ પણ મોટા વાક્ય-માંથી વચ્ચેના શબ્દો ઉઠાવીને થયેલું નાનું વાક્ય

**અવાંતર સર્ગ** (અવાન્તર-) પું. [સં.] પ્રાણી કે વનસ્પતિના વર્ગની વચગાળાની સૃષ્ટિ

**અ-વિકચ,-ચિત** વિ. [સં.] નહિ ખીલેલું, નહિ ઊઘડેલું (ફૂલ)

**અ-વિકટ** વિ. [સં.] અઘરું નહિ તેવું, મુશ્કેલ નહિ તેવું

**અ-વિકત્થન** ન. [સં.] બડાઈ ન મારવી એ

**અ-વિકલ(-ળ)** વિ. [સં.] જેમાંથી કલા-અંશ માત્ર પણ ખંડિત નથી થયાં તેવું, અખંડ. પૂર્ણ. (૨) વ્યવસ્થિત

**અવિકલાનુવાદ** પું. [+સં. अनुवाद] કાંઈ પણ ફેરફાર કર્યા વિનાનો તરજૂમો

**અ-વિકલાંગ** (-વિકલાઙ્ગ) વિ. [સં.] એક પણ અંગ ઓછું ન હોય તેવું, વ્યવસ્થિત ગોઠવાયેલાં અંગ-ઉપાંગોવાળું

**અ-વિકલ્પ** પું. [સં.] ચાલી શકે તેવી બાબતોમાંથી ગમે તે એક લેવાની છૂટનો અભાવ. (૨) શંકાનો અભાવ, ચોક્કસ-પણું, નિશ્ચય. (૩) વિ. ભેદની કલ્પનાથી રહિત, નામરૂપ વગેરે દ્વૈત ભાવ વિનાનું. (વેદાંત.)

**અ-વિકલ્પ્ય** વિ. [સં.] સાધારણ બુદ્ધિથી જાણી ન શકાય તેવું [અણખીલેલું

**અ-વિકસિત** વિ. [સં.] જેનો કોઈ વિકાસ થયો નથી તેવું,

**અ-વિકંપ** (-કમ્પ), **-પિત** (-કમ્પિત) વિ. [સં.] અચળ, સ્થિર

**અ-વિકાર** પું. [સં.] વિકારનો અભાવ, નિર્વિકાર સ્થિતિ. (૨) બગાડ વગરની સ્થિતિ

**અ-વિકારક** વિ. [સં.] જેમાં વિકાર-ફેરફાર નથી થતો તેવું. (૨) હાનિ ન કરનારું, નુકસાન ન કરે તેવું. (૩) શબ્દના અંગમાં લિંગ વગેરેનો ફેરફાર નથી થતો તેવું, અધિકારી, અવિકાર્ય. (વ્યા.)

**અવિકારિ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] અવિકારીપણું

**અ-વિકારી** વિ. [સં., પું.] અવિકારક, અવિકાર્ય, (૨) જેના અંગમાં લિંગ વગેરેનો ફેરફાર નથી થતો તેવું. (વ્યા.) (૩) રાગદ્વેષાદિથી માનસિક વિકાર ન થયો હોય તેવું

**અ-વિકાર્ય** વિ. [સં.] જેમાં વિકાર-ફેરફાર ન કરી શકાય તેવું. (૨) અવિકારી. (વ્યા.)

**અવિકાર્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અવિકાર્ય હોવાપણું

**અ-વિકાસ** પું. [સં.] વિકાસનો અભાવ, ખિલવણીનો અભાવ, વૃદ્ધિનો અભાવ

**અ-વિકૃત** વિ. [સં.] જેમાં કશો પણ ફેરફાર થયો નથી તેવું, બદલાયા વિનાનું, અસલ રૂપમાં રહેલું. (૨) તંદુરસ્ત, નીરોગ. (૩) સ્વાદ-આકાર-ઘાટ-ગુણ વગેરેમાં કોઈ પણ પ્રકારના વિકાર-ફેરફાર વિનાનું

**અ-વિકૃત પરિણામ** ન. [સં.] કારણમાંથી કાર્યનો વિકાસ કે વિકાર થતાં કારણમાં કશો ફેરફાર નથી થતો તેવી સ્થિતિ (જેમકે સોનામાંથી ઘરેણાં થતાં બધી સ્થિતિમાં એ સોનું છે એ સ્થિતિ). (વેદાંત.)

**અવિકૃત-પરિણામ-વાદ** પું. [સં.] અવિકૃત-પરિણામ-અખંડ બ્રહ્મ જ સર્વ અને સર્વત્ર છે એ પ્રકારનો સિદ્ધાંત, બ્રહ્મવાદ, શુદ્ધાદ્વૈત સિદ્ધાંત. (વેદાંત.)

**અવિકૃતપરિણામવાદી** વિ. [સં., પું.] અખંડ બ્રહ્મવાદ-શુદ્ધાદ્વૈત સિદ્ધાંત-અવિકૃતપરિણામ-વાદમાં માનનારું, બ્રહ્મ-વાદી, શુદ્ધાદ્વૈતવાદી. (વેદાંત.)

**અવિકૃત સ્વર** પું. [સં.] જેમાં વિકાર નથી થતો તેવો સ્વર (ષડ્જ અને પંચમ). (સંગીત.)

**અ-વિકૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] વિકારનો અભાવ, અવિકાર. (૨) (૨) સૃષ્ટિનું આદિ કારણ, મૂલ પ્રકૃતિ

**અ-વિકૃતિક** વિ. [સં.] વિકૃતિને વશ થયું નથી તેવું. (૨) વિકાર કરનારી ચીજોનો ભોજનમાં ત્યાગ કરનારું

**અ-વિક્રમ** પું. [સં.] વિક્રમ-પરાક્રમનો અભાવ. (૨) બીકણપણું

**અ-વિક્રય** પું. [સં.] વેચાણનો અભાવ, વકરો ન થવો એ

**અ-વિક્રાંત** (-ક્રાન્ત) વિ. [સં.] જેના ઉપર કોઈનો વિજય નથી થયો તેવું, હારી ન ગયેલું, અજિત

**અ-વિક્રિય** વિ. [+સં. विक्रिया, બ.વી.] જેમાં કોઈ વિક્રિયા-વિકૃતિ-વિકાર નથી થયેલ તેવું

**અવિક્રિય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અવિકારિ-તા

**અ-વિક્રીત** વિ. [સં.] નહિ વેચેલું, ન વેચાયેલું

**અ-વિક્રેય** વિ. [સં.] વેચવા યોગ્ય નથી તેવું, વેચી ન શકાય તેવું

**અ-વિક્ષત** વિ. [સં.] જેને કોઈ ઘા લાગ્યો નથી તેવું, ન ઘવાયેલું. (૨) અખંડ, આખું. (૩) નહિ બગડેલું

**અ-વિક્ષિપ્ત** વિ. [સં.] નહિ ફેંકી દીધેલું. (૨) સ્થિર ચિત્ત-વાળું, એકાગ્ર, સાવધાન

**અવિક્ષિપ્ત-તા** સ્ત્રી. [સં.] અવિક્ષિપ્ત હોવાપણું

**અ-વિખ્યાત** વિ. [સં.] વિખ્યાત-પ્રખ્યાત-પ્રસિદ્ધ નથી તેવું, જાહેરમાં ન આવેલું

**અ-વિગત**[૧] વિ. [સં.] ચાલ્યું ગયું નથી તેવું, હાજર. (૨) મૂએલું નહિ તેવું, જીવતું. (૩) નિત્ય

**અવિગત**[૨] વિ. [સં. अ-व्यक्त] અવ્યક્ત (બ્રહ્મ). (૨) ન. અક્ષરબ્રહ્મ, નિરાકાર બ્રહ્મ, અનિર્દેશ્ય બ્રહ્મ

**અવિગતિ** સ્ત્રી. [સં. अ-व्यक्ति] અવ્યક્તપણું

**અ-વિગર્હિત** વિ. [સં.] જેની નિંદા કરવામાં આવી નથી તેવું, ન નિંદાયેલું

**અ-વિગીત** વિ. [સં.] જેની નિંદા નથી થઈ તેવું. (૨) (ગ્રંથમાં) જે ક્ષેપક નથી તેવું

**અ-વિગ્રહ** પું. [સં.] વિગ્રહ-ઝઘડાનો અભાવ. (૨) વિ. જેને વિગ્રહ–શરીર નથી તેવું, અશરીરી, નિરાકાર

**અ-વિગ્રહવાન** વિ. [+સં. °વાન્, પું.] અશરીરી, નિરાકાર

**અ-વિઘાત** પું. [સં.] વિઘ્ન ન હોય તેવી સ્થિતિ. (૨) વિ. અટકાવ–રુકાવટ વિનાનું, અપ્રતિહિત

**અવિઘાત-ગતિ** વિ. [સં.] જેની ગતિને રુકાવટ નથી થઈ તેવું

**અ-વિઘ્ન** ન. [સં.] વિઘ્નનો અભાવ, નડતરનો અભાવ

**અવિઘ્ન-કર્તા** વિ. [સં., ] હરકત નહિ કરનારું

**અ-વિચક્ષણ** વિ. [સં.] વિચક્ષણ–ચતુર–હોશિયાર નથી તેવું. (૨) જડબુદ્ધિનું, મૂર્ખ

**અ-વિચલ(-ળ)** વિ. [સં.] સ્થિર, અડગ. (૨) નિત્ય, કાયમ રહેનારું

**અવિચલ(-ળ)-તા** સ્ત્રી. [સં.] અવિચળ હોવાપણું

**અવિચલ(-ળ) પદ** ન. [સં.] મોક્ષપદ

**અ-વિચલિત** વિ. [સં.] વિચલિત–સ્થાનભ્રષ્ટ ન થયેલું, ન ખસેલું, સ્થિર

**અ-વિચળ** જુઓ 'અ-વિચલ.'

**અવિચળ-તા** જુઓ 'અવિચલ-તા.'

**અવિચળ પદ** જુઓ 'અવિચલ પદ.'

**અ-વિચાર** પું. [સં.] વિચારનો અભાવ. (૨) વિવેકશૂન્યતા. (૩) ઉતાવળ

**અ-વિચારણીય** વિ. [સં.] જેનો વિચાર ન કરી શકાય તેવું. (૨) સારા-નરસાનો વિચાર કરવા થોભવું ન પડે તેવું

**અ-વિચારિત** વિ. [સં.] વિચાર્યા વિનાનું, બરાબર નહિ વિચારેલું. (૨) સાહસ ભરેલું

**અવિચારિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અવિચારી હોવાપણું

**અવિચારી** વિ. [સં., પું.] વિચાર ન કરનારું, ઉતાવળિયું. (૨) સારા-નરસાના ભાન વિનાનું. (૩) (લા.) અજ્ઞાની, મૂર્ખ. (૪) અવિવેકી

**અ-વિચાર્ય** વિ. [સં.] જેને વિશે વિચાર કરી શકાય એમ નથી તેવું, ન વિચારવા જેવું, અવિચારણીય

**અ-વિચાલિત** વિ. [સં.] જેને ખસેડવામાં આવ્યું નથી તેવું, ખસેડ્યા વિનાનું, સ્થિર

**અ-વિચેતન** વિ. [સં.] ચેતન વિનાનું, ભાન વિનાનું. (૨) વિશેષ જ્ઞાન વિનાનું

**અ-વિચ્છિન્ન** વિ. [સં.] વિચ્છિન્ન – છેદાયેલું નથી તેવું, અખંડિત, અવિભક્ત. (૨) સતત ચાલુ રહેલું, અસ્ખલિત રહેલું

**અવિચ્છિન્ન-તા** સ્ત્રી. [સં.] અવિચ્છિન્ન હોવાપણું

**અ-વિચ્છેદ** પું. [સં.] વિચ્છેદ-છિન્નતાનો અભાવ, અખંડતા. (૨) નિરંતરપણું, સતત ચાલુ હોવાપણું

**અ-વિચ્છેદ્ય** વિ. [સં.] વિખૂટું પાડી ન શકાય તેવું, અવિભાજ્ય. (૨) નિરંતર ચાલુ રહી શકે તેવું

**અ-વિચ્યુત** વિ. [સં.] સ્થાન ઉપરથી પડી ન ગયેલું. (૨) હલકી દશામાં જઈ ન પડેલું. (૩) હંમેશનું, કાયમનું

**અ-વિજાતીય** વિ. [સં.] ભિન્ન જાતિનું નથી તેવું, સજાતીય એક જ પ્રકારનું

**અ-વિજ્ઞ** વિ. [સં.] અજ્ઞાની, મૂર્ખ, બેવકૂફ

**અવિજ્ઞ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અજ્ઞાન, મૂર્ખતા, બેવકૂફી

**અ-વિજ્ઞપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] અર્ધ-ચેતના, 'સબ-કૉન્શિયસનેસ' (ન. દે.) (૨) ખ્યાલ ન રહેવાપણું

**અ-વિજ્ઞા** સ્ત્રી. [સં.] અજાણ્યે દોષ સેવવો એ. (જૈન.).

**અ-વિજ્ઞાત** વિ. [સં.] નહિ જાણેલું. (૨) ભાન વિનાનું, 'અન્-કૉન્શિયસ' (મ. ન.)

**અ-વિજ્ઞાયક** વિ. [સં.] વિજ્ઞાન વિનાનું, અજાણ. (જૈન.)

**અ-વિજ્ઞેય** વિ. [સં.] જે વિશે સારી રીતે જ્ઞાન – સમઝ મેળવી શકાય એમ નથી તેવું (પરમાત્મ-તત્ત્વ)

**અ-વિતથ** વિ. [સં.] મિથ્યા–અસત્ય નથી તેવું, સત્ય. (૨) અકૃત્રિમ, યથાર્થ, ખરેખરું. (૩) ન. સત્ય, સાચ

**અ-વિતર્કિત** વિ. [સં.] જેને વિશે તર્ક કરવામાં આવ્યો નથી તેવું, નિઃસંદેહ

**અ-વિતર્ક્ય** વિ. [સં.] જેને વિશે તર્ક કરવા જેવું નથી તેવું, અકલ્પ્ય, અકળ

**અ-વિતૃપ્ત** વિ. [સં.] અસંતુષ્ટ, અપરિતૃપ્ત, અસંતોષી

**અ-વિતૃષ્ણ** વિ. [સં.] તૃષ્ણા શાંત પામી નથી તેવું, સાકાંક્ષ

**અ-વિત્ત** ન. [સં.] અપદ્રવ્ય. (૨) વિ. નિર્ધન

**અ-વિદગ્ધ** વિ. [સં] ડાહ્યું–ચતુર–સમઝદાર નથી તેવું, મૂર્ખ. (૨) કાવ્યાસ્વાદનો અનુભવ માણવાની શક્તિ નથી તેવું. (૩) અર્ધદગ્ધ જ્ઞાનવાળું

**અવિદગ્ધ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અવિદગ્ધ હોવાપણું

**અ-વિઘટિત** વિ. [સં.] તોડી-ફાડી નહિ નાખેલું, અવિચ્છિન્ન

**અ-વિદિત** વિ. [સં.] નહિ જાણેલું, જાણ્યા બહારનું, અજાણ્યું

**અ-વિદુષી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] વિદ્વાન ન હોય તેવી સ્ત્રી, ઓછું જ્ઞાન ધરાવનારી સ્ત્રી

**અ-વિદૂર** ક્રિ.વિ. [સં.] બહુ દૂર ન હોય એમ, નજીકમાં

**અ-વિદૂરે** ક્રિ.વિ. [સં. + ગુ. 'એ' સા.વિ., પ્ર.] નજીકમાં

**અ-વિદ્ધ** વિ. [સં.] નહિ વીંધાયેલું

**અવિદ્ધ-યોનિ** વિ., સ્ત્રી. [સં.] કૌમાર ખંડિત ન થયું હોય તેવી સ્ત્રી, જીવનમાં હજી જેને યૌન સંબંધ નથી થયો તેવી સ્ત્રી, અક્ષતયોનિ. (૨) (લા.) કુમારિકા

**અ-વિદ્ય** વિ. [+સં. विद्या, બ.વ્રી.] વિદ્યા નથી પામ્યું તેવું, અભણ

**અ-વિદ્યમાન** વિ. [સં.] હયાત નથી તેવું, જેનું અસ્તિત્વ નથી તેવું. (૨) ગેરહાજર

**અ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] વિદ્યાનો અભાવ. (૨) ઇંદ્રિયોની ખામીથી ઉત્પન્ન થયેલું જ્ઞાન. (વૈશે.) (૩) સત્ત્વ રજસ્ અને તમસ્-વાળું જગતનું મૂળ કારણ, પ્રકૃતિ. (સાંખ્ય.) (૪) માયાનું જીવસ્વભાવગત એક સ્વરૂપ. (વેદાંત.) (૫) ભગવાનની બાર આત્મશક્તિઓમાંની એક

**અવિદ્યા-કલ્પિત, અવિદ્યા-કૃત** વિ. [સં] અવિદ્યાને લીધે થયેલું, અવિદ્યાએ કરેલું

**અવિદ્યા-જનિત** વિ. [સં.] અવિદ્યાથી થયેલું

**અવિદ્યા-જન્ય** વિ. [સં.] જેને અવિદ્યા ઊભું કરે તેવું

**અવિદ્યાધ્યાસ** પું. [+સં. अध्यास] અવિદ્યાને લીધે ઉત્પન્ન થયેલું ભ્રમપૂર્ણ જ્ઞાન

**અવિદ્યા-મય** વિ. [સં.] અવિદ્યાથી ભરેલું

**અ-વિદ્રાવ્ય** વિ. [સં.] જેને ઓગાળી ન શકાય તેવું, ઓગળે નહિ તેવું

**અ-વિદ્વત્કર્તૃક** વિ. [સં.] વિદ્વાને ન કરેલું હોય તેવું, અભણે કરેલું

**અ-વિદ્વત્તા** સ્ત્રી. [સં.] વિદ્વત્તાનો અભાવ. (૨) મૂર્ખતા

**અ-વિદ્વાન** વિ. [+સં. विद्वान्, પું] વિદ્વાન નથી તેવું. (૨) અભણ. (૩) મૂર્ખ [સ્નેહ

**અ-વિદ્વેષ** પું. [સં.] દ્વેષ-અદેખાઈનો અભાવ. (૨) પ્રીતિ,

**અ-વિધવા** સ્ત્રી. [સં.] સૌભાગ્યવતી સ્ત્રી, સોહાસણ સ્ત્રી, સધવા, સોહાગણ

**અવિધવા-નવમી** સ્ત્રી. [સં.], **અવિધવા-નોમ** (-નોમ્ય) સ્ત્રી. [+સં. +જુઓ 'નોમ.'] ભાદરવા વદિ નોમનો દિવસ (મરી ગયેલી સધવા સ્ત્રીઓનું હિંદુઓમાં એ દિવસે શ્રાદ્ધ કરવામાં આવે છે.)

**અ-વિધાન** ન. [સં.] નિર્દેશ કરવામાં ન આવ્યો હોય તેવી સ્થિતિ, ઉલ્લેખ થયો ન હોવાપણું. (૨) નિયમનું ન હોવાપણું [નિશ્ચય.

**અવિધાર** પું. [સં. अव-धार्, અર્વા. તદ્ભવ] અવધારણા,

**અવિધારવું** સ.ક્રિ. [સં. अव-धार्, અર્વા. તદ્ભવ, જૂ.ગુ.] નક્કી જાણવું, ખાતરીથી જાણવું. (૨) સાંભળવું

**અ-વિધિ** પું. [સં.] વિધિનો અભાવ, ક્રિયાનો અભાવ. (૨) નિયમ-વિરુદ્ધ વર્તન

**અ-વિધિપૂર્વક** ક્રિ.વિ. [સં.] વિધિનો ત્યાગ કરીને

**અ-વિધિસર** ક્રિ.વિ. [+જુઓ 'સર' (પ્રમાણે).] વિધિસર ન હોય એમ, વિધિરહિત રીતે, અનૌપચારિક, 'ઇન્ફૉર્મલ'

**અ-વિધેય** વિ. [સં.] ન કરવા યોગ્ય, અયોગ્ય, અકર્તવ્ય. (૨) વિધિપૂર્વક ન કરવા જેવું

**અ-વિધેયાત્મા** વિ., પું. [+સં. आत्मा] કોઈપણ વિધિથી જેમનું સ્વરૂપ કળી શકાય એમ નથી તેવા પરમાત્મા

**અ-વિધ્વસ્ત** વિ. [સં.] નાશ નહિ પામેલું. (૨) જેમાંના જીવ નાશ પામેલ ન હોય તેવું, અચેત નહિ તેવું, (જૈન.)

**અ-વિનય** પું. [સં.] વિનય-વિવેક-સભ્યતાનો અભાવ, અસભ્યતા, બેઅદબી

**અવિનયી** વિ. [સં., પું.] વિનય વિનાનું, અસભ્ય, અવિવેકી

**અ-વિનશ્વર** વિ. [સ.] નાશવંત નથી તેવું, ક્ષણભંગુર નથી તેવું, અવિનાશી

**અ-વિનાભાવ** પું. [સં.] તદાત્મકતા, એકતા, સમાનપણું. (૨) એકના વિના બીજું કદી ન હોય એ જાતનો સંબંધ, કાયમ સાથે હોવાપણું

**અવિનાભાવિ-ત્વ** ન. [સં.] એક વિના બીજાનું ન હોવાપણું

**અ-વિનાભાવી** વિ. [સં., પું.] કદી છુટું ન પડે તેવું

**અ-વિનાશ** વિ. [સં.], **-શી** વિ. [સં., પું.] જેનો વિનાશ નથી તેવું અમર, અક્ષય

**અવિનાશિ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] અવિનાશી હોવાપણું

**અ-વિનાશ્ય** વિ. [સં.] જેનો નાશ થઈ શકે એમ નથી તેવું, અવિનાશી, અમર

**અ-વિનીત** વિ. [સં.] અશિક્ષિત, અભણ. (૨) કેળવ્યા વિનાનું. (૩) અવિનયી અસભ્ય, અવિવેકી. (૪) ઉદ્ધત, અલ્લડ. (૫) જંગલી, વગડાઉ, નહિ હળેલું [પક્વ, કાચું

**અ-વિપક્વ** વિ. [સં.] સારી રીતે પાકેલું નહિ તેવું, અ-

**અવિપક્વ-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] કાચી બુદ્ધિ. (૨) વિ. જેની બુદ્ધિ પાકી નથી તેવું, કાચી સમજણવાળું

**અ-વિપર્યાસ** પું. [સં.] ઊલટાપણાનો અભાવ. (૨) મિથ્યાજ્ઞાનનો અભાવ

**અ-વિપશ્ચિત** વિ. [સં. °श्चित्] વિદ્વાન નથી તેવું, (૨) મૂર્ખ

**અ-વિભક્ત** વિ. [સં.] જેના ભાગલા પડ્યા નથી તેવું, અખંડ. (૨) મજિયારું, સહિયારું

**અવિભક્ત-તા** સ્ત્રી. સ્ત્રી. [સં.] અવિભક્ત હોવાપણું

**અ-વિભાગ** પું. [સં.] વિભાગનો અભાવ, અખંડતા

**અવિભાગાદ્વૈત** ન. [+સં. अद्वैत] જડ અને ચેતન એક-બીજા સાથે જોડાયેલાં છે તેથી એઓના ભાગ ન થઈ શકે એવો સિદ્ધાંત, અખંડ બ્રહ્મવાદ. (વેદાંત.)

**અ-વિભાજક** વિ. [સં.] નહિ ભાગનારું, ભાગ ન પાડનારું

**અ-વિભાજિત** વિ. [સં.] જેના ભાગ પાડવામાં નથી આવ્યા તેવું

**અ-વિભાજ્ય** વિ. [સં.] જેના ભાગ ન પાડી શકાય તેવું

**અવિભાજ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં] અવિભાજ્ય હોવાપણું

**અ-વિમિશ્ર** વિ. [સં.] મિશ્રિત ન કરેલું, અમિશ્રિત, ન ભેળવેલું, ચોખ્ખું

**અ-વિયા** સ્ત્રી. [+જુઓ 'વિયા'.] ન વિયાય તેવી ગાય કે ભેંસ યા બકરી જેવી કોઈપણ માદા [સંયુક્ત

**અ-વિયુક્ત** વિ. [સં.] જુદું પડેલું કે પાડેલું નહિ તેવું, જોડેલું,

**અ-વિયોગ** પું. [સં.] વિયોગનો અભાવ, સંયોગ, સંલગ્નતા

**અ-વિયોજ્ય** વિ. [સં.] જુદું પાડી ન શકાય તેવું, સંલગ્ન

**અ-વિરક્ત** વિ. [સં.] વિરક્ત-વૈરાગી-ત્યાગી નથી તેવું, રાગી, આસક્તિવાળું

**અ-વિરત** વિ. [સં.] નહિ થંભેલું, નહિ અટકેલું, સતત ચાલુ. (૨) ક્રિ.વિ. થંભ્યા વિના, સતત [અભાવ

**અ-વિરતિ** સ્ત્રી. [સં.] સતત ચાલુ હોવાપણું. (૨) વૈરાગ્યનો

**અ-વિરલ** વિ. [સં.] વિરલ નથી તેવું, સામાન્ય. (૨) સુપ્રાપ્ય. (૩) લગાતાર ચાલુ

**અ-વિરામ** પું. [સં.] વિરામનો અભાવ, નહિ અટકવાપણું. (૨) વિ. નિરંતર ચાલુ. (૩) ક્રિ.વિ. વિરામ લીધા વિના, અવિરતપણે

**અવિરામી** વિ. [સં., પું.] નિરંતર ચાલુ રહેનારું

**અ-વિરુદ્ધ** વિ. [સં.] વિરુદ્ધ નહિ તેવું, અનુકૂળ. (૨) બંધ બેસતું, 'કન્સિસ્ટન્ટ'

**અ-વિરોધ** પું. [સં.] વિરોધનો અભાવ, અનુકૂળતા

**અવિરોધી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અ-વિરુદ્ધ.'

**અ-વિલંબ** (-લમ્બ) પું. [સં.] વિલંબનો અભાવ. ત્વરા, ઉતાવળ

**અ-વિલંબિત** (-લમ્બિત) વિ. [સં.] વિલંબ કરવામાં આવ્યો નથી તેવું

**અ-વિલોપ્ય** વિ. [સં.] નાશ ન પામે કે ઊખડી ન જાય તેવું, 'ઇન્ડિલાઇબલ' (શાહી વગેરે)

**અ-વિલોમ** વિ. [સં.] ઊલટું નહિ તેવું, સવળું, અનુલોમ

**અ-વિવક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] કહેવાની ઇચ્છાનો અભાવ, બોલવાની અનિચ્છા

**અ-વિવક્ષિત** વિ. [સં.] કહેવાની ઇચ્છા જેને માટે નથી તેવું, કહેવા ન ઇચ્છેલું
**અવિવક્ષિતાર્થ** પું. [+સં. અર્થ] ન કહેવા ધારેલો અર્થ, ન ઊઠતો અર્થ
**અ-વિવાદ** પું. [સં.] વિવાદનો અભાવ, એકમતી
**અ-વિવાદનીય** વિ. [સં.] જેને વિશે વિવાદ કરવા જેવું નથી તેવું, અ-વિવાદ્ય
**અ-વિવાદિત** વિ. [સં.] જેને માટે તકરાર નથી તેવું
**અ-વિવાદી** વિ. [સં., પું.] વિવાદ-તકરાર ન કરનારું
**અ-વિવાદ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'અ-વિવાદનીય'.
**અ-વિવાહિત** વિ. [સં.] જેનો વિવાહ કરવામાં નથી આવ્યો તેવું, અપરિણીત, કુંવારું
**અ-વિવાહિતા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] સગપણ અને લગ્ન નથી થયાં તેવી બાળા, કુંવારી છોકરી
**અ-વિવાહ્ય** વિ. [સં.] જેનો વિવાહ ન થઈ શકે તેવું
**અ-વિવિક્ત** વિ. [સં.] બરોબર જેનું વિવેચન કરવામાં નથી આવ્યું તેવું. (૨) ગૂંચવાડા ભરેલું. (૩) જાહેરમાં રહેલું, અનૈકાંતિક [ટૉનસ' (બ.ક.ઠા.)
**અ-વિવિધ** વિ. [સં.] વિવિધતાના અભાવવાળું, 'મૉનૉ-
**અ-વિવેક** પું. [સં.] વિવેકનો અભાવ, સારા-નરસાની પરખનો અભાવ. (૨) અવિનય, અસભ્યતા, બેઅદબી
**અવિવેકી** વિ. [સં., પું.] અવિનયી, અસભ્ય, બેઅદબ, અમર્યાદ. (૨) ચાલ્યા આવતા નિયમ વિરુદ્ધનું, 'ઇમ્પ્રૉવિડન્ટ' [અસ્પષ્ટ, ગરબડિયું, અસરળ
**અ-વિશદ** વિ. [સં.] વિસ્તારવાળું નથી તેવું, સંક્ષિપ્ત. (૨)
**અ-વિશંક** (-વિશઙ્ક) [સં.] શંકા વિનાનું, નિઃશંક, નિઃસંદેહ
**અ-વિશંકિત** (-શઙ્કિત) વિ. [સં.] જેના વિશે શંકા ઉત્પન્ન ન થઈ હોય તેવું
**અ-વિશિષ્ટ** વિ. [સં.] વિશિષ્ટ નહિ તેવું, ચાલુ ચીલાનું
**અ-વિશુદ્ધ** વિ. [સં.] વિશુદ્ધ નહિ તેવું, અશુદ્ધ, અ-ચોખ્ખું (૨) મેલું, ગંદું. (૩) (લા.) દોષવાળું
**અ-વિશુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] વિશુદ્ધિનો અભાવ, અશુદ્ધિ. (૨) (લા.) સદોષતા [(૨) અભેદ, એકતા
**અ-વિશેષ** પું. [સં.] વિશિષ્ટતાનો અભાવ, સર્વસામાન્યતા.
**અવિશેષ-જ્ઞ** વિ. [સં.] વધુ કાંઈ જ્ઞાન ન ધરાવનારું, સાધારણ જ્ઞાનવાળું
**અ-વિશ્રંભ** (-શ્રમ્ભ) પું. [સં.] અવિશ્વાસ, અશ્રદ્ધા
**અ-વિશ્રામ** પું. [સં.] વિશ્રામનો અભાવ, આરામનો અભાવ
**અ-વિશ્રાંત** (-શ્રાન્ત) વિ. [સં.] વિશ્રામ લીધા વિના કામ કરતું આવતું. (૨) ક્રિ.વિ. અટકયા વિના, આરામ લીધા વિના [અવિદ્વાન
**અ-વિશ્રુત** વિ. [સં.] જાણીતું ન હોય તેવું, અજાણ્યું. (૨)
**અ-વિશ્લેષણ** પું. [સં] વિશ્લેષનો અભાવ, સંયોજનની સ્થિતિ
**અ-વિશ્લેષણીય, અ-વિશ્લેષ્ય** વિ. [સં.] વિશ્લેષણ ન કરી શકાય તેવું, જુદું ન પાડી શકાય તેવું, અચ્છેદ્ય
**અ-વિશ્વસનીય** વિ. [સં.] વિશ્વાસ ન કરી શકાય તેવું, અવિશ્વાસ્ય, વિશ્વાસ માટે અયોગ્ય
**અ-વિશ્વસ્ત** વિ. [સં.] જેનો વિશ્વાસ કરવામાં આવ્યો ન હોય તેવું
**અ-વિશ્વાસ** પું. [સં.] વિશ્વાસનો અભાવ, ક-ભરોંસો
**અ-વિશ્વાસ-પાત્ર** વિ. [સં.] વિશ્વાસ ન કરવા જેવું
**અવિશ્વાસ-પ્રસ્તાવ** પું. [સં.] કારવાઈમાં વિશ્વાસ નથી એમ બતાવતો ઠરાવ, અવિશ્વાસની દરખાસ્ત, 'નૉ-કૉન્ફિડન્સ-મૉશન' [વિશ્વાસ ન રાખનારું
**અવિશ્વાસી** વિ. [સં., પું.], **-સુ** વિ. [+ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.]
**અ-વિષક્ત** વિ. [સં.] વિષયોમાં નહિ લપટાયેલું, કામભોગમાં આસક્તિ વિનાનું
**અ-વિષણ્ણ** વિ. [સં.] શોક ન પામેલું, દિલગીર ન થયેલું
**અ-વિષમ** વિ. [સં.] વિષમ નહિ તેવું, સમ, એકસરખું. (૨) સપાટ, સમતળ, સમથળ. (૩) સુગમ, સહેલું
**અવિષમ-તા** સ્ત્રી. [સં.] વિષમતાનો અભાવ
**અ-વિષય** પું. [સં.] કામવાસનાનો અભાવ. (૨) ન દેખાવું એ. (૩) શક્તિ કે સમજની બહાર હોવું એ. (૪) વિ. ઇદ્રિયોનો વિષય ન થઈ શકે તેવું, અગોચર. (૫) કામવાસના વિનાનું [વાસના-રહિત
**અ-વિષયી** વિ. [સં.] વિષય-રહિત, સંસારત્યાગી, કામ-
**અ-વિષહ્ય** વિ. [સં.] સહન ન કરી શકાય તેવું, ખૂબ અસહ્ય [અનુસરવાપણું
**અ-વિસંવાદ** (-સંવ્વાદ) પું. [સં.] મેળ મળવાપણું. પ્રમાણને
**અ-વિસંવાદી** (-સંવ્વાદી) વિ. [સં., પું.] વિરોધી ન હોય તેવું, સંવાદી [તેવું, મર્યાદિત
**અ-વિસ્તૃત** વિ. [સં.] નહિ પથરાયેલું. (૨) લાંબુચોડું નહિ
**અ-વિસ્પષ્ટ** વિ. [સં.] ન સમઝાયું હોય તેવું, અસ્પષ્ટ, (૨) ગરબડિયું [ન થવાપણું
**અ-વિસ્મય** પું. [સં.] વિસ્મયનો અભાવ, અનાશ્ચર્ય, તાજુબ
**અ-વિસ્મરણ** ન. [સં.] વિસ્મરણ-વિસ્મૃતિનો અભાવ, યાદ ન હોવાપણું
**અ-વિસ્મરણીય, અ-વિસ્મર્તવ્ય, અ-વિસ્મર્ય** વિ. [સં.] ન ભૂલી જવા જેવું, યાદ રાખવા જેવું
**અ-વિસ્મિત** વિ. [સં.] જેને વિસ્મય થયો નથી તેવું, અચંબો નથી થયો તેવું
**અ-વિસ્મૃત** વિ. [સં.] નહિ ભુલાયેલું. સતત યાદ રહેલું
**અ-વિસ્મૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] વિસ્મૃતિનો અભાવ, યાદદાસ્ત
**અ-વિહિત** વિ. [સં.] શાસ્ત્રમાં કરવાનું જે ન કહેલું હોય તેવું, નિષિદ્ધ. (૨) સંપૂર્ણાંશે જે લાગુ પડતું ન હોય તેવું, અર્થસંકોચવાળું, 'આર્બિટ્રરી'
**અ-વીક્ષણ** ન. [સં.] ન જોવાપણું, અદર્શન
**અ-વીક્ષિત** વિ. [સં.] નહિ જોયેલું, નજરે ન ચડેલું
**અ-વીર** વિ. [સં.] શૂર નહિ તેવું, પરાક્રમી નહિ તેવું. (૨) પુરુષો વિનાનું
**અ-વીરોચિત** વિ. [+સં. उचित] વીરને યોગ્ય ન હોય તેવું
**અ-વીરા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] પતિ-પુત્ર વિનાની નારી, સ્વતંત્ર નારી
**અ-વીર્ય** ન. [સં.] શક્તિનો અભાવ
**અ-વીર્યવાન** વિ. [+સં. °वान् પું.] વીર્યહીન, બળહીન, અશક્ત

**અ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] દાનતનો અભાવ. (૨) વૃત્તિ–ધંધાનો અભાવ.

**અવૃત્તિક** વિ. [સં.] જ્યાં ધંધો ન ચાલતો હોય તેવું (સ્થળ વગેરે). (૨) ધંધા ધાપા વિનાનું

**અ-વૃદ્ધ** વિ. [સં.] વૃદ્ધ–ઘરડું નહિ તેવું

**અ-વૃદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] વધારો ન થવો એ, વૃદ્ધિનો અભાવ

**અ-વૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] વૃષ્ટિ–વરસાદનો અભાવ, અનાવૃષ્ટિ

**અવેક્ષક** વિ. [સં. अव + ईक्षक] જોનાર, નિહાળનાર, તપાસનાર, 'સુપર્વાઇઝર'

**અવેક્ષણ** ન. [સં. अव + ईक्षण ] જોવું એ, તપાસ

**અવેક્ષણીય** વિ. [સં. अव + ईक्षणीय] જોવા–તપાસવા જેવું

**અવેક્ષમાણ** વિ. [સં. अव + ईक्षमाण] જોયા કરતું, અવેક્ષક

**અવેક્ષા** સ્ત્રી. [સં. अव + ईक्षा] નજર, દૃષ્ટિ. (૨) અવલોકન, નિરીક્ષણ. (૩) કાળજી, સંભાળ

**અવેક્ષિત** વિ. [સં. अव + ईक्षित] જોયેલું, તપાસેલું

**અવેક્ષ્ય** વિ. [સં. अव + ईक्ष्य] જુઓ 'અવેક્ષણીય.'

**અ-વેચાઉ** વિ. [ + જુઓ 'વેચાઉ'.] વેચાય નહિ તેવું, વેચી શકાય નહિ તેવું

**અવેજ** પું. [અર. 'એવદ્'–સાટું, સાટા જેટલો મૂકવાનો માલ] સાટા જેટલી કિંમતનો માલ કે એટલું નાણું, મૂડી. (૨) બદલો, સાટું. (૩) લગ્નમાં કન્યાના પિતા તરફથી વરવાળાને અગાઉથી આપવામાં આવતી રકમ

**અવેજ-નામું** ન. [ + જુઓ 'નામું.'], **અવેજ-પત્ર** પું. [+સં., ન.] અવેજી તરીકે અધિકાર આપતો પત્ર કે એવું લખાણ, અધિકાર-પત્ર, મુખત્યારનામું

**અવેજી** વિ. [અર. એવદ્દી] એકને બદલે મૂકવામાં આવતું (એક જણ રજા ઉપર જતાં એને બદલે બીજું આવે તે) (૨) સ્ત્રી. બદલી, સાટું [ચોડવામાં આવતું પાટિયું

**અવેડ[1]** ન. [ગ્રા.] બે પીઢિયાં વચ્ચે ઉપલા ભાગમાં

**અવેડ[2]** (અ:વેડ) ન. [ગ્રા.] કોડિયું

**અવેડિયો** (અ:વેડિયો) પું. [જુઓ 'અવેડો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] અવેડામાં પાણી ભરનાર માણસ [નાનો અવેડો

**અવેડી** (અ:વેડી) સ્ત્રી. [જુઓ 'અવેડો' + ગુ 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય]

**અવેડો** (અ:વેડો) જુઓ 'અવાડો' –'હવાડો.'

**અ-વેતન** વિ. [સં.] પગાર લીધા વિના સેવાબુદ્ધિથી કામ કરનારું, અવૈતનિક, માનાર્હ, 'ઑનરરી'. (૨) જેમાં કશો બદલો ફરજિયાત ન હોય તેવું (ભવાઈ રામલીલા વગેરે)

**અ-વેદ** પું. [સં.] વેદ સિવાયનું કોઈપણ શાસ્ત્ર. (૨) વેદનું વિરોધી શાસ્ત્ર, અવૈદિક શાસ્ત્ર

**અ-વેદન** વિ. [સં.] વેદના વિનાનું. (જૈન.) (૨) પું. સિદ્ધ ભગવાન (જેમને કશું દુઃખ કદી નથી હોતું.) (જૈન.)

**અ-વેદનીય** વિ. [સં.] જાણી ન શકાય તેવું, અજ્ઞેય, ગૂઢું, અવેદ્ય

**અ-વેદવિદ** વિ. [ + સં. °विद् ] વેદનો અભ્યાસ નથી કર્યો તેવું, વેદશાસ્ત્રમાં પારંગત ન થયેલું

**અ-વેદ્ય** વિ. [સં.] અવેદનીય, જ્ઞાનનું અવિષય

**અ-વેધ** વિ. [સં.] વેધ વિનાનું, ખોડખાંપણ કે વાંધા વચકા વિનાનું, વિશુદ્ધ

**અ-વેર[1]** (અ-વૅર) ન. [ સં. अ-वैर-> પાલિ अ-वेर ] વેરનો અભાવ, મિત્રતા

**અવેર[2]** (-રય) સ્ત્રી. અસૂર, મોડું

**અવેર[3]** (-રય) સ્ત્રી. ગોઠવણ, વ્યવસ્થા. (૨) કરકસર

**અ-વેરબુદ્ધિ** સ્ત્રી. [ + જુઓ 'અવેર[1]' + સં. ] મૈત્રીસંબંધ, પ્રેમભાવ [છૂટું પાડવું, વિવેક કરવો

**અવેરવું** સ. ક્રિ. વ્યવસ્થિત રાખવું. (૨) પૃથક્કરણ કરવું,

**અવેરાઈ** સ્ત્રી. [(ગ્રા.) જુઓ 'અવેરું' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] તોફાન, અટકચાળું [પણું, અટકચાળું. (૨) ગભરાટ

**અવેરાટ** પું. [જુઓ 'અવેરું[2]' + ગુ. 'આટ' ત.પ્ર.] અવેરા-

**અવેરી** સ્ત્રી. ખસખસ એલચી ને જાયફળને ખાંડી અને સાકર ઘીમાં મેળવી મરડા માટે બનાવવામાં આવતું એક ચાટણ

**અવેરું[1]** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'અવેર[1]' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] મોડું

**અવેરું[2]** વિ. અટકચાળું, તોફાની. (૨) ઊતરતું, હલકા પ્રકારનું. (૩) યોગ્ય ઉપયોગ ન થયો હોય તેવું. (૪) ગભરાટિયું, બાવરું

**અ-વેલ[1]** વિ. [સં.] કવેળાનું. (૨) હદ વિનાનું

**અવેલ[2]** પું. નકાર. (૨) અપલાપ. (૩) છુપાવવાનું કાર્ય

**અ-વેલા(–ળા)** સ્ત્રી. [સં.] કવેળા, ક-સમય

**અવેવ[1]** પું. [સં. अवयव, જૂ.ગુ.] અવયવ, અંગ

**અવેવ[2]** પું. આચાર, વિવેક

**અવેવ[3]** ક્રિ.વિ. જરૂર, ચોક્કસ

**અ-વેશ** વિ. [સં.] વેશ-પોશાક ન પહેર્યો હોય તેવું

**અવેસ્તા** જુઓ 'અવસ્તા.'

**અ-વેળા** જુઓ 'અ-વેલા.'

**અવેળી** સ્ત્રી. [ગ્રા.] મેંદાનો પાતળો શીરો

**અવેળું** ક્રિ.વિ. [સં. अ-वेल्लक-> પ્રા.अ-वेल्लअ-] ટાણા ટંક વિના, કવેળાએ (૨) (લા.) અંતરિયાળ

**અ-વૈજ્ઞાનિક** વિ. [સં.] વિજ્ઞાનને લગતું ન હોય તેવું. (૨) વિજ્ઞાનના સિદ્ધાંતોને ન અનુસરીને સૂચવાયેલું, અશાસ્ત્રીય. (૩) વિજ્ઞાનનો ખ્યાલ સુધ્ધાં નથી તેવું

**અવૈજ્ઞાનિક-તા** સ્ત્રી. [સં.] વૈજ્ઞાનિકતાનો અભાવ, વૈજ્ઞાનિક–શાસ્ત્રીય ન હોવાપણું

**અ-વૈતનિક** વિ. [સં.] પગાર ન લઈને કામ કરનારું, માનાર્હ સેવા આપનારું. (૨) સ્વયંસેવક. (૩) સ્વેચ્છાએ નાટ્યાદિ ભજવનાર, 'એમૅચ્યોર'

**અ-વૈદિક** વિ. [સં.] વેદને લગતું ન હોય તેવું. (૨) વેદ-શાસ્ત્ર વિરુદ્ધનું. (૩) વેદની પ્રણાલીમાં ન માનનારું, વેદબાહ્ય

**અ-વૈદ્ય** વિ. [સં.] વૈદકશાસ્ત્ર ન જાણનારું. (૨) ઊંટવૈદું કરનારું. (૨) અજ્ઞ, અજ્ઞાની, અભણ

**અ-વૈદ્યુત** વિ. [સં.] કુદરતી વીજળીની સાથે સંબંધ ન ધરાવનારું. (૨) યંત્રસાધ્ય વીજળી સાથે સંબંધ ન ધરાવનારું

**અ-વૈધ** વિ. [સં] વિધિ વિનાનું. (૨) શાસ્ત્રે માન્ય નહિ કરેલું, નિષિદ્ધ. (૩) બંધારણ–વિધિ વિધાન–ધારાધોરણ વિનાનું, ગેરકાયદે

**અવૈધ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અવૈધ હોવાપણું

**અવૈધ-ભોગકારી** વિ. [સં., પું.] કાયદાવિરુદ્ધ ભોગવટો કરનારું

**અ-વૈધવ્ય** ન. [સં.] વિધવાપણાનો અભાવ, રંડાપાનો અભાવ, સૌભાગ્ય [વ્રત, સૌભાગ્ય-વ્રત

**અવૈધવ્ય-વ્રત** ન. [સં.] વિધવા ન થવાય એ માટે કરાતું

**અ-વૈમત્ય** ન. [સં.] મતભેદનો અભાવ

**અ-વૈયક્તિક** વિ. [સં.] વ્યક્તિને લગતું ન હોય તેવું

**અ-વૈયાકરણ** વિ. [સં.] વ્યાકરણ-શાસ્ત્રનું જેને જ્ઞાન નથી તેવું ['**અવૈયાકરણી**' શબ્દ બિનજરૂરી છે.]

**અ-વૈયાત્ય** ન. [સં.] નિર્લજ્જતાનો અભાવ, સલજ્જપણું, લજ્જા, શરમ. (૨) જંગલીપણું, જંગલિયત [મિત્રતા

**અ-વૈર** ન. [સં.] વૈર-શત્રુતાનો અભાવ, પ્રેમભાવ. (૨)

**અ-વૈરાગ્ય** ન. [સં.] વૈરાગ્ય – વિરક્તપણાનો અભાવ, આસક્તિ [એકરૂપતા, 'મૉનોટૉમી'

**અ-વૈવિધ્ય** ન. [સં.] વિવિધતા –અનેકવિધપણાનો અભાવ,

**અ-વૈષ્ણવ** વિ. [સં.] વૈષ્ણવ (વિષ્ણુ અને વિષ્ણુના અવતારોમાં માનનારા સંપ્રદાયનું) ન હોય તેવું, વૈષ્ણવ સિવાયનું, વૈષ્ણવેતર

**અ-વ્યક્ત** વિ. [સં.] વ્યક્ત નહિ તેવું, અદૃશ્ય, અગોચર, ન જણાયેલું, અપ્રગટ. (૨) સમઝી ન શકાય તેવું, અસ્પષ્ટ. (૩) ન. પ્રકૃતિ. (સાંખ્ય.) (૪) માયા. (વેદાંત.) (૫) અક્ષર બ્રહ્મ (ગીતા.), પરબ્રહ્મથી ઊતરતી કોટિનું બ્રહ્મ. (૬) પરબ્રહ્મ. (શાંકર વેદાંત.) (૭) અજ્ઞાત કિંમતવાળું, 'અનૂનોન' (ગ.)

**અવ્યક્ત-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] અવ્યક્ત રાશિનો વિધિ, 'ઑલ્જિબ્રેક ઑપરેશન'. (ગ.)

**અવ્યક્ત-ગણિત** ન. [સં.] બીજગણિત, 'ઍલ્જિબ્રા'

**અવ્યક્ત-જન્મા** વિ. [સં., પું.] જેના જન્મની કોઈ ને ખબર નથી તેવું [ગોટાળો

**અવ્યક્ત-તા** સ્ત્રી. [સં.] અવ્યક્ત ભાવ. (૨) અસ્પષ્ટતા,

**અવ્યક્ત માનસ** ન. [સં.] સ્વપ્ન-માનસ, અપર માનસ

**અવ્યક્ત-માર્ગ** પું. [સં.] જેની ગતિ અકળ છે તેવો માર્ગ, જ્ઞાન-માર્ગ

**અવ્યક્ત-માર્ગી** વિ. [સં., પું.] અવ્યક્તમાર્ગનું અનુયાયી

**અવ્યક્ત-મૂર્તિ** વિ. [સં.] જેના રૂપને સમઝી શકાય એમ નથી તેવું

**અવ્યક્ત-સામ્ય** વિ., ન. [સં.] અનિશ્ચિત મૂલ્યવાળી રાશિનું સમીકરણ, કિંમત જાણવામાં આવી ન હોય તેવું સમીકરણ. (ગ.)

**અવ્યક્તોપાસના** સ્ત્રી. [+ સં. उपासना] બ્રહ્મના અવ્યક્ત રૂપ અક્ષરબ્રહ્મની ઉપાસના. (ગીતા.)

**અ-વ્યગ્ર** વિ. [સં.] જેનું મન વ્યગ્ર–ઉચાટવાળું નથી તેવું. (૨) ગભરાયા વિનાનું, સ્વસ્થ, શાંત. (૩) કામમાં ન રોકાયેલું. (૪) સાવધ

**અવ્યગ્ર-તા** સ્ત્રી. [સં.] વ્યગ્રપણાનો અભાવ

**અ-વ્યથ** વિ. [સં.] જેને વ્યથા–કોઈપણ જાતની આધિ-વ્યાધિ –ઉપાધિની પીડા નથી તેવું, પીડા વગરનું

**અ-વ્યથા** સ્ત્રી. [સં.] વ્યથા-પીડાનો અભાવ

**અવ્યથી** વિ. [સં., પું.] કોઈ પણ પ્રકારની પીડા વિનાનું

**અ-વ્યપદેશ** પું. [સં.] વ્યાખ્યા કે પિછાનનો અભાવ, અનિર્દેશ્યતા

**અ-વ્યપદેશ્ય** વિ. [સં.] જેનો વ્યપદેશ–નિર્દેશ ન થઈ શકે તેવું, અનિર્વચનીય [અનન્ય-આશ્રયવાળું

**અ-વ્યભિચરિત** વિ. [સં.] એકનિષ્ઠાવાળું, વફાદાર. (૨)

**અ-વ્યભિચાર** પું. [સં.] કદી છૂટા ન પડવાપણું. નિત્ય સાહચર્ય. (૨) એકનિષ્ઠા, અનન્યભાવ. (૩) વફાદારી

**અવ્યભિચારિણી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] એકનિષ્ઠિત સ્નેહવાળી (ભક્તિ-ભાવના)

**અવ્યભિચારી** વિ. [સં., પું.] એકનિષ્ઠ, અનન્ય સ્નેહ કે ભક્તિવાળું. (૨) નિત્યસંબંધથી જોડાયેલું

**અ-વ્યય** પું. [સં.] ઘસારાનો–નાશનો–ક્ષયનો અભાવ. (૨) ખર્ચ–વપરાશનો અભાવ. (૩) પું., ન. [સં., ન.] જેનાં રૂપ જાતિ–વિભક્તિ-વચનને અધીન નથી તેવો શબ્દસમૂહ. (વ્યા.) (૪) વિ. જેમાં કોઈપણ પ્રકારનો ઘસારો થતો નથી તેવું, અક્ષય, અવિનાશી. (૫) અવિકારી

**અવ્યય-ભાવ** પું. [સં.] અવિનાશી ભાવ

**અવ્યયી** વિ. [સં., પું.] અવિકારી, અવિનાશી

**અવ્યયી-ભાવ** પું. [સં.] અવિનાશીપણું. (૨) પૂર્વપદ અવ્યયાત્મક હોય અને ઉત્તરપદ કોઈ સંજ્ઞા હોય–એ બેઉ મળી ક્રિયાવિશેષણના રૂપનું અવ્યયાત્મક રૂપ બને તેવો સમાસ. (વ્યા.)

**અ-વ્યર્થ** વિ. [સં.] વ્યર્થ-ફોગટ નથી તેવું, સફળ, સાર્થક

**અ-વ્યલીક** વિ. [સં.] ખોટું–મિથ્યા નહિ તેવું, સત્ય, સાચું

**અ-વ્યવચ્છિન્ન** વિ. [સં.] કાપ્યા વિનાનું, અખંડિત

**અ-વ્યવધાન** ન. [સં.] વચ્ચે કાંઈ ન હોય તેવી સ્થિતિ, વિઘ્ન વિનાની–આડખ વિનાની સ્થિતિ. (૨) નજીકપણું, સંનિધિ, નિકટપણું. (૩) વિ. જેમાં વચ્ચે આડચરૂપ નથી તેવું, લાગલું જ, લગોલગ રહેલું

**અ-વ્યવસાય** પું. [સં.] વ્યવસાય-કામધંધો–વ્યાવૃત્તિનો અભાવ. (૨) બેકારી, બે-રોજગારી. (૩) આળસુ સ્થિતિ, અનુદ્યમ

**અવ્યવસાયી** વિ. [સં., પું.] કામધંધા વિનાનું, નવરું. (૨) (૨) બેકાર, બેરોજગાર, નિરુદ્યમ, અનુદ્યમી

**અવ્યવસ્થ** વિ. [સં.] વ્યવસ્થા વિનાનું, ઢંગધડા વિનાનું

**અ-વ્યવસ્થા** સ્ત્રી. [સં.] વ્યવસ્થાનો અભાવ, અસ્તવ્યસ્તપણું, ગેર-બંદોબસ્ત, 'કૅઓસ.' (૨) ગોટાળો. (૩) બખેડો, તોફાન, હુલ્લડ

**અવ્યવસ્થા-પ્રિય** વિ. [સં.] અવ્યવસ્થાનું ચાહક

**અ-વ્યવસ્થિત** વિ. [સં.] વ્યવસ્થા વિનાનું, ગોઠવણ વગરનું, અસ્તવ્યસ્ત, 'કૅઓટિક'

**અવ્યવસ્થિત-ચિત્ત** વિ. [સં.] જેના ચિત્તનો ઢંગધડો નથી તેવું, અસ્વસ્થ ચિત્તવાળું

**અવ્યવસ્થિત-તા, અ-વ્યવસ્થિતિ** સ્ત્રી. [સં.] અવ્યવસ્થા

**અ-વ્યવહારુ** વિ. [+ જુઓ 'વ્યવહારુ.'] દુનિયાદારીના કામ-કાજમાં ન નભે તેવું. (૨) આચરણમાં મૂકી ન શકાય તેવું

**અ-વ્યવહાર્ય** વિ. [સં.] અવ્યવહારુ, અવહેવારુ. (૨) ઉપયોગ વિનાનું, કામમાં ન આવે તેવું, નિરર્થક

**અ-વ્યવહિત** વિ. [સં.] વચ્ચે કોઈ વ્યવધાન–આડચ નથી તેવું, લગોલગ રહેલું, અંતરાય વિનાનું. (૨) સીધું, પરભાર્યું

**અવ્યવહિત-પૂર્વગામી** વિ. [સં., પું.] લાગલું જ આવેલું

**અ-વ્યસન** ન. [સં.] વ્યસનનો અભાવ, કેફી વસ્તુ લેવાની ટેવનો અભાવ. (૨) વ્યસન-દુઃખનો અભાવ

**અ-વ્યસની** વિ. [સં., પું.] વ્યસન વિનાનું, નિર્વ્યસન

**અ-વ્યસ્ત** વિ. [સં.] નહિ ફેંકાઈ ગયેલું. (૨) નહિ ઉલટાવેલું, સમું

**અવ્યસ્ત-તા** સ્ત્રી. [સં.] અવ્યસ્ત હોવાપણું

**અ-વ્યંગ** (-વ્યઙ્ગ) વિ. [સં.] ખામી-ખોડખાંપણ વિનાનું. (૨) બધા સદ્ગુણોવાળું. (૩) સાદા સીધા અર્થવાળું, વ્યંગ્ય ઉક્તિ જેમાં નથી તેવું. (કાવ્ય.)

**અ-વ્યંગ્ય** (-વ્યઙ્ગ્ય) વિ. [સં.] જેમાં વ્યંગ્ય ઉક્તિ નથી તેવું, સાદાસીધા અર્થવાળું. (૨) કટાક્ષ વિનાનું, ટોણા વિનાનું. (૩) જેમાં કાંઈ વ્યંજનાથી કહેવામાં આવ્યું ન હોય તેવું. (કાવ્ય.)

**અ-વ્યંગ્યા** (-વ્યઙ્ગ્યા) વિ., સ્ત્રી. [સં.] મર્મબોલ વિનાની એક જાતની લક્ષણા. (કાવ્ય.)

**અ-વ્યાકુલ**(-ળ) વિ. [સં.] વ્યાકુલતા વિનાનું, સ્વસ્થ, શાંતચિત્ત, સ્થિર ચિત્તનું

**અ-વ્યાકૃત** વિ. [સં.] જેનું પૃથક્કરણ કરવામાં નથી આવ્યું તેવું. (૨) જેને ખુલ્લું કરવામાં આવ્યું નથી તેવું, અપ્રગટ. (૩) નહિ ખીલેલું. (૪) નામ અને રૂપથી જેને કોઈ આકાર નથી મળ્યો તેવું. (વેદાંત.)

**અવ્યાકૃત-રૂપ** વિ. [સં.] જેનું રૂપ જોવામાં નથી આવતું તેવું, અદૃશ્ય, અનિર્દેશ્ય. (વેદાંત.)

**અ-વ્યાકૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] અદૃશ્યતા

**અ-વ્યાખ્યાત** વિ. [સં.] જેનો ખુલાસો કરવામાં આવ્યો નથી તેવું, જેનાં ટીકા-ટિપ્પણ નથી કરવામાં આવ્યાં તેવું

**અ-વ્યાખ્યેય** વિ. [સં.] જેનો ખુલાસો કે સ્પષ્ટીકરણ કરી ન શકાય તેવું. (૨) સમઝાવવાની જરૂર ન પડે તેવું, સ્પષ્ટાર્થ

**અ-વ્યાઘાત** પું. [સં.] વ્યાઘાત-વિઘ્નનો અભાવ, નિર્વિઘ્નતા. (૨) વિ. સળંગ, અખંડ

**અ-વ્યાજ** વિ. [સં.] જેમાં કોઈ પ્રકારનું બહાનું કે પટંતર નથી તેવું, સીધું સાદું, સરળ. (૨) દગા વગરનું, નિષ્કપટ. (૩) જેમાં કશો બદલો લેવાનો નથી તેવું, નિર્વ્યાજ

**અ-વ્યાધિજનક** વિ. [સં.] કોઈપણ પ્રકારનો રોગ ઊભું ન કરે તેવું, નીરોગી રાખે તેવું

**અ-વ્યાપ** પું. [સં.] વ્યાપકતાનો અભાવ, અવ્યાપ્તિ

**અ-વ્યાપક** વિ. [સં.] વ્યાપક નથી તેવું, નહિ ફેલાયેલું-વિસ્તરેલું [અવ્યાપ, અવ્યાપ્તિ

**અવ્યાપક-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] વ્યાપકતાનો અભાવ,

**અ-વ્યાપન્ન** વિ. [સં.] નહિ મરેલું, જીવતું રહેલું. (૨) સભાન [સચેત મનવાળું

**અવ્યાપન્ન-ચિત્ત** વિ. [સં.] જેનું ચિત્ત સભાન છે તેવું,

**અ-વ્યાપાર** પું. [સં.] પ્રવૃત્તિ-હિલચાલનો અભાવ. (૨) સંબંધ ધરાવાતો ન હોય તેવો વિષય-તેવી બાબત. [**અવ્યાપારેષુ વ્યાપાર** [સં. अव्यापारेषु व्यापारः] (રૂ.પ્ર.) જ્યાં ક્યાંય સર-સંબંધ ન હોય તેવામાં પ્રવૃત્તિ કરવી એ, બિનજરૂર દખલગીરી ]

**અવ્યાપારિક** વિ. [સં. व्यापारનો અર્થ હિલચાલ થાય છે, પરંતુ પાંચ-છ સૈકાથી 'વાણિજ્ય' અર્થમાં 'વેપાર' તરીકે રૂઢ થયો છે એ રીતે] વેપારને લગતું ન હોય તેવું

**અવ્યાપારી** વિ. [સં., પું. જુઓ 'અવ્યાપારિક' પણ.] ક્રિયાશૂન્ય, અકર્તા. (સાંખ્ય.) (૨) કામકાજ વિનાનું, આળસુ, નિરુદ્યમી. (૩) વેપાર-રોજગાર ન કરનારું

**અવ્યાપી** વિ. [સં., પું.] અવ્યાપક, મર્યાદિત

**અ-વ્યાપ્ત** વિ. [સં.] વ્યાપક ન થયેલું

**અવ્યાપ્ત-હેત્વાભાસ** પું. [સં.] વ્યાખ્યામાં થવો જોઇયે તે સઘળાનો સમાવેશ ન થાય એવો લક્ષણદોષ, અવ્યાપ્તિ-દોષ. (તર્ક.)

**અ-વ્યાપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ચોતરફ કે બધી જગ્યાએ ફેલાવાનો અભાવ. (૨) જુઓ 'અવ્યાપ્ત-હેત્વાભાસ.'.

**અવ્યાપ્તિ-દોષ** પું. [સં.] જુઓ 'અવ્યાપ્ત-હેત્વાભાસ'

**અ-વ્યાપ્ય** વિ. [સં.] જેનો ફેલાવો ન થઈ શકે તેવું-ન થાય તેવું

**અવ્યાપ્ય-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] વિસ્તાર ન પામવાપણું

**અવ્યાપ્ય-વૃત્તિ** વિ. [સં.] પોતાના અધિકરણના એટલે આશ્રયરૂપ પદાર્થના અમુક ભાગમાં કે અમુક કાળમાં નહિ રહેલ (પ્રાણી કે વ્યક્તિ). (વેદાંત).

**અવ્યાપ્યવૃત્તિ-ગુણ** પું. [સં.] પોતાના આશ્રયરૂપ પદાર્થના કોઈક દેશમાં રહે અને કોઈકમાં ન રહે તેવો ગુણ. (વેદાંત.)

**અ-વ્યાબાધ** પું. [સં.] શરીરને પીડા ન હોવાપણું. (૨) મોક્ષ. (૩) વિ. કેવળ, નિરપેક્ષ, નિર્વિકલ્પ, 'ઍબ્સોલ્યૂટ'

**અ-વ્યામોહ** પું. [સં.] મોહનો અભાવ, ભ્રમનો અભાવ, અભ્રાંતિ [વૃત્તિ

**અ-વ્યાયામ** પું. [સં.] વ્યાયામનો અભાવ. (૨) આળસુ

**અ-વ્યાવહારિક** વિ. [સં.] વ્યવહારમાં ન હોય તેવું, અવ્યવહારુ. (૨) અશક્ય, અસંભાવ્ય

**અ-વ્યાવૃત્ત** વિ. [સં.] પ્રવૃત્તિમાં ન પડેલું હોય તેવું, નવરું પડેલું, કામકાજ વિનાનું. (૨) ધંધા-ધાપા વિનાનું

**અ-વ્યાવૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] પ્રવૃત્તિનો અભાવ, નવરાશ

**અ-વ્યાહત** વિ. [સં.] જેને કશો આઘાત નથી થયો તેવું. (૨) નહિ તૂટેલું, અભંગ. (૩) રોકયા વિનાનું, ચાલુ

**અવ્યાહત-ગતિ** સ્ત્રી. [સં.] રોકાણ વગરની ચાલ. (૨) વિ. જેની ગતિ-હિલચાલ વણથંભી છે તેવું

**અ-વ્યુત્પન્ન** વિ. [સં.] અનુભવ વિનાનું. (૨) આવડત વિનાનું. (૩) જેનો મૂળ શબ્દ ન મળી શક્યો હોય તેવું, વ્યુત્પત્તિરહિત. (વ્યા.) (૪) વ્યાકરણનું જ્ઞાન જેને નથી તેવું

**અ-વ્યુત્પત્તિ** સ્ત્રી. [સં.]વ્યાકરણ જ્ઞાનનો અભાવ

**અ-વ્રતી** વિ. [સં., પું.] વ્રત ન રાખનારું-કરનારું

**અવ્વડ** વિ. જુઓ 'અવડ.'

**અવ્વલ** જુઓ 'અવલ'.

**અશક**[૧] ન. [સં. असृज् પ. વિ., એ. વ. असृक्; જૂ.ગુ.] લોહી

**અશક**[૨] પું. [અર. ઇશ્ક્] જુઓ 'ઇશ્ક'.

**અ-શક્ત** વિ. [સં.] શક્તિ વિનાનું, નિર્બળ, અસમર્થ, કમજોર. (૨) માંદલું

**અશક્ત-તા** સ્ત્રી. [સં.] અશક્ત હોવાપણું
**અશક્તાશ્રમ** પું. [+સં. आश्रम] અશક્ત લોકોને આશ્રય આપવાનું સ્થળ, 'ઇન્ફર્મરી'
**અ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] શક્તિનો અભાવ, અસામર્થ્ય, નિર્બળતા, નબળાઈ, કમજોરી
**અશક્તિ-પેન્શન** ન. [+અં.] અશક્તિને કારણે નોકરી અધૂરી રાખતાં મળતું વેતન, 'ઇન્વેલિડ પેન્શન'
**અ-શક્તિમાન** વિ. [+સં. °मान्, પું.] શક્તિ વિનાનું, નિર્બળ, અસમર્થ [અસંભાવ્ય. (૨) અસાધ્ય
**અ-શક્ય** વિ. [સં.] ન બની શકે તેવું, શક્તિ બહારનું,
**અશક્ય-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] અશક્ય હોવાપણું
**અ-શગ** વિ. [+જુઓ 'શગ'.] ઢિંચેટ વિનાનું. (૨) ઢિંચેટ ઉપર વેથરડી કે મોગરો ન થયેલ હોય તેવું
**અશટમ-પશટમ** ક્રિ. વિ. [अष्टम्-पष्टम् એવો સંસ્કૃતાભાષી શબ્દપ્રયોગ] (રૂ. પ્ર.) જેમતેમ, આડું અવળું સમઝાવવાનું થાય એમ
**અશતર** (-રય) સ્ત્રી. પાંપણો ઉખેડી નાખવાની સજા
**અ-શત્રુ** પું. [સં.] શત્રુ ન હોય તેવો માણસ, મિત્ર, દોસ્ત. (૨) વિ. દુશ્મન વિનાનું
**અશન** ન. [સં.] ખાવાની ક્રિયા, ભોજન
**અશનપણું** ન. [સં. अ-संज्ञत्वन - > પ્રા. असन्नप्पण-; જૂ.ગુ.] સંજ્ઞારહિતપણું, અચેતનપણું, અસનપણું
**અશન-પાન** ન. [સં.] ખાનપાન, ખાણીપીણી
**અશન-શુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] આહારશુદ્ધિ
**અશનાઈ**[1] સ્ત્રી. [સં. आसन्नता- નજીકપણું] (લા.) અડપલું, અટકચાળો, છેડતી [(૨) પ્રીતિ, પ્રેમ
**અશનાઈ**[2] સ્ત્રી. [ફા. आश्नाई] દોસ્તી, ભાઈબંધી, સોબત.
**અશનિ** સ્ત્રી. [સં., પું., સ્ત્રી.] ઇંદ્રનું વજ્ર. (૨) આકાશી વીજળીનો ઝબકારો. (૩) આકાશી વીજળી
**અશનું** વિ. [સં. अ-संज्ञक - > પ્રા. अ-सन्नअ-] સંજ્ઞારહિત, સૂમસામ, સૂનમૂન
**અ-શબલિતા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] છિન્નવિચ્છિન્નતાનો અભાવ હોય તેવી, એકાગ્ર, તલ્લીન (સ્ત્રી) [ન થયેલું
**અ-શબ્દ** વિ. [સં.] અવાજ વિનાનું. (૨) શબ્દોમાં જાહેર
**અ-શમ** વિ. [સં.] શાંતિ વિનાનું, અસ્વસ્થ
**અ-શમનીય** વિ. [સં.] શાંત ન કરી શકાય તેવું
**અ-શરણ** ન. [સં.] શરણનો અભાવ, આશ્રયનો અભાવ. (૨) વિ. જેને કોઈનું શરણ નથી તેવું, આશરા વિનાનું, નિરાધાર, અનાથ
**અશરણ-શરણ** વિ. [સં.] અનાથને શરણરૂપ બનેલું, આશ્રયદાતા. (૨) પું. અનાથને આશરો આપનાર પરમાત્મા
**અશરફી** સ્ત્રી. [અર. અશ્રફ્+ફા. 'ઈ' પ્રત્યય. મિસરના એક બાદશાહના નામ ઉપરથી] દસ માસા વજનનો એ નામનો જૂના સમયનો સોનાનો એક સિક્કો. (૨) (લા.) અશરફીના આકારનું ચામડી ઉપર પડતું એક હઠીલું ચાંદું. (૩) ગીની જેવું જરીનું ભરતકામ.
**અશરાફ**[1] વિ. [અર. 'શરીફ'નું તરતમવાચક રૂપ 'અશ્રફ્'] સૌથી વિશેષ નેક-મહાન-પ્રતિષ્ઠિત.(૨) પ્રામાણિક, ઈમાનદાર
**અશરાફ**[2] વિ. [અર. 'શરીફ'નું બ.વ. 'અશ્રાફ્', એ પછી એ.વ.માં પણ ચાલુ] શ્રીમંતાઈનો દેખાવ કરનાર વ્યક્તિ. (૨) મુત્સદ્દી વર્ગ માંહેનું અમીર, અમીર ઉમરાવના જેવું. (૩) કુલીન, ખાનદાન
**અશરાફી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'અશરાફ[1]'+ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] પ્રતિષ્ઠા. (૨) પ્રામાણિકતા, ઈમાનદારી. (૩) ભલમનસાઈ, સાલસપણું [ખાનદાની, સજ્જનતા
**અશરાફી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'અશરાફ[2]'+ફા. 'ઈ' પ્રત્યય]
**અ-શરીર** વિ. [સં.] શરીર વિનાનું. (૨) જેને ભૌતિકતાનો સંબંધ નથી તેવું, દૈવી. (૩) પું. કામદેવ. (૪) સિદ્ધ. (જૈન.)
**અ-શરીરિણી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] જેને ભૌતિકતાનો સંબંધ નથી તેવી (દૈવી વાણી, આકાશવાણી)
**અ-શરીરી** વિ. પું. [સં., પું.] જુઓ 'અ-શરીર.'
**અ-શર્મ** ન. [+સં. शर्मन्] કલ્યાણનો અભાવ, દુઃખ, અશાંતિ. (૨) વિ. કલ્યાણરહિત, દુઃખી ['અશ્લેષા'.
**અશ(-સ)લેખા** ન. [સં. अश्लेषा, અર્વા. તદ્ભવ] જુઓ
**અ-શસ્ત્ર** વિ. [સં.] હાથમાં હથિયાર નથી તેવું, હથિયાર છોડી દીધાં હોય તેવું, નિઃશસ્ત્ર, નિરાયુધ ['આર્મામેન્ટ'
**અશસ્ત્ર-તા** સ્ત્રી. [સં.] હથિયાર વગરનું હોવાપણું, 'ડિસ-
**અશસ્ત્ર-યુગ** પું. [સં.] હથિયાર ન વાપરવાનો જમાનો
**અ-શંક** (-શઙ્ક) વિ. [સં.] જેને વિશે શંકા નથી તેવું, શંકારહિત, નિઃશંક [શકાય નહિ તેવું, અશંક્ય
**અ-શંકનીય** (-શઙ્ક-) વિ. [સં.] જેના વિષયમાં શંકા કરી
**અ-શંકાસ્પદ** (-શઙ્કા-) વિ. [+સં. आस्पद] શંકારહિત, નિઃશંક [થઈ નથી તેવું
**અ-શંકિત** (-શઙ્કિત) વિ. [સં.] જેને વિશે શંકા કરી કે
**અ-શંકી** (-શઙ્કી) વિ. [સં., પું.] શંકા ન કરનારું
**અ-શંક્ય** (-શઙ્ક્ય) વિ. [સં.] જુઓ 'અ-શંકનીય'.
**અ-શાક્ત** વિ. [સં.] શક્તિસંપ્રદાયનું ન હોય તેવું, શક્તિમતને ન માનનારું
**અશા(-સા)ઢ** પું. [સં. आषाढ] જુઓ 'આષાઢ.'
**અશા(-સા)ઢિયો** વિ., પું. [+ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] આષાઢ માસમાં ફળ આપતો .(આંબો) [લગતું
**અશા(-સા)ઢી** વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] આષાઢ મહિનાને
**અશાતના** જુઓ 'આશાતના.' [અભાવ. (જૈન.)
**અ-શાતા** સ્ત્રી. [+જુઓ 'શાતા.'] શાતાનો અભાવ, શાંતિનો
**અ-શામ્ય** વિ. [સં.] શમાવી ન શકાય-શાંત કરી ન શકાય તેવું [(૨) (લા.) દૈવી
**અ-શારીર, -રિક** વિ. [સં.] શરીરને લગતું ન હોય તેવું.
**અ-શાલીન** વિ. [સં.] કુલીન નહિ તેવું. (૨) (લા.) ઉદ્ધત, ઉચ્છૃંખલ [ઉદ્ધતાઈ, ઉચ્છૃંખલતા
**અશાલીન-તા** સ્ત્રી. [સં.] કુલીનતાનો અભાવ. (૨) (લા.)
**અ-શાશ્વત** વિ. [સં.] શાશ્વત-કાયમનું નથી તેવું, અનિત્ય. (૨) ક્ષણભંગુર, નાશવંત. (૩) અસ્થિર, ચંચળ
**અશાશ્વત-તા** સ્ત્રી. [સં.] અશાશ્વત હોવાપણું
**અ-શાસન** સ્ત્રી. [સં.] શાસન-વ્યવસ્થાનો અભાવ, અરાજકતા, અંધેર, અંધાધૂંધી. (૨) વિ. વ્યવસ્થા વિનાનું

**અ-શાસનીય** વિ. [સં.] જેના ઉપર શાસન ન કરી શકાય –સત્તાનો અમલ ન કરી શકાય તેવું
**અ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] શાસ્ત્ર ન હોય તેવો કોઈપણ ગ્રંથ. (૨) વેદ-વિરુદ્ધ નાસ્તિક શાસ્ત્રગ્રંથ. (૩) વિ. શાસ્ત્ર સાથે સંબંધ ન રાખતું, અશાસ્ત્રીય, ધર્મગ્રંથે મંજૂર ન કરેલું
**અ-શાસ્ત્રીય** વિ. [સં.] શાસ્ત્ર સાથે સંબંધ ન રાખતું, શાસ્ત્ર વિરુદ્ધનું (૨) અપ્રમાણ
**અશાસ્ત્રીય-તા** સ્ત્રી, [સં] અશાસ્ત્રીય હોવાપણું
**અ-શાસ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'અ-શાસનીય'.
**અશા(–સા–સે)ળિયો** પું. જુઓ 'અશેળિયો.'
**અ-શાંત** (-શાન્ત) વિ. [સં.] જેને શાંતિ મળી નથી તેવું, શાંતિ-રહિત. (૨) ઉદ્વિગ્ન. (૩) તોફાની. (૪) ચંચળ. (૫) આતુર
**અશાંત-તા** (-શાન્ત-), **અ-શાંતિ** (-શાન્તિ) સ્ત્રી. [સં.] શાંતિનો અભાવ. (૨) ઉદ્વેગ. (૩) તોફાન. (૪) ચંચળતા. (૫) આતુરતા
**અશાંતિ-કર** (-શાન્તિ-), **અ-શાંતિ-કારક** (-શાન્તિ-) વિ. [સં.], **અ-શાંતિકારી** (-શાન્તિ-) વિ. [સં., પું.] અશાંતિ કરનારુ
**અ-શિક્ષણ** ન. [સં.] શિક્ષણ-કેળવણી-તાલીમનો અભાવ
**અ-શિક્ષણીય** વિ. [સં.] ન શીખવવા જેવું. (૨) કેળવી ન શકાય તેવું
**અ-શિક્ષિત** વિ. [સં.] જેણે શિક્ષણ નથી લીધું તેવું, બિન-કેળવાયેલું, અભણ. અશિષ્ટ. (૨) શીખ્યા વિના મળેલું
**અ-શિથિલ** વિ. [સં.] શિથિલ–ઢીલું નહિ તેવું, 'ટાઇટ'. (૨) મજબૂત, દૃઢ
**અશિથિલ-તા** સ્ત્રી. [સં.] શિથિલતાનો અભાવ, સજ્જડપણું. (૨) (લા.) સાવધાની [કરી જીવનારું
**અ-શિલ્પજીવી** વિ. [સં., પું.] કલા–કારીગરીનો ધંધો ન
**અ-શિલ્પી** વિ., પું. [સં., પું.] કલાકાર–કારીગર નથી તેવું
**અ-શિવ** ન. [સં.] અકલ્યાણ, અમંગળ. (૨) કમનસીબી, દુર્ભાગ્ય. (૩) વિ. અમાંગલિક, અકલ્યાણકર, અશુભ
**અ-શિષ્ટ** વિ. [સં.] શિષ્ટ (નહિ તેવું, અશિક્ષિત. (૨) અણઘડ, ગ્રામ્ય, અસંસ્કારી, 'વલ્ગર'
**અશિષ્ટ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અશિષ્ટ હોવાપણું, ગેર–વર્તણૂક
**અ-શિષ્ય** વિ. [સં.] શિષ્ય–વિદ્યાર્થી કે દીક્ષિત બનેલું ન હોય તેવું (ગુરુના સંબંધમાં)
**અ-શિસ્ત** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'શિસ્ત.'] શિષ્ટ રીતભાતનો અભાવ. (૨) વિ. શિષ્ટ રીતભાત વિનાનું, 'અનડિસિપ્લિન્ડ'
**અશીકું** ન. જુઓ 'ઉશીકું.'
**અ-શીત** વિ. [સં.] ઠંડું નહિ તેવું. (૨) (લા.) ગરમ, ઊનું
**અશીત-તા** સ્ત્રી. [સં.] શીતલતાનો અભાવ. (૨) (લા.) ગરમી, ઉષ્ણતા
**અ-શીલ** ન. [સં.] શીલ-સદ્વર્તનનો અભાવ, અસદ્વર્તન, અસભ્ય આચરણ. (૨) વિ. શીલ-રહિત, અસદાચરણી. (૩) વ્યભિચારી [સૂતકવાળું
**અ-શુચિ** વિ. [સં.] અપવિત્ર, અસ્વચ્છ. (૨) મરણ-
**અશુચિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અશુદ્ધિ હોવાપણું, અપવિત્રતા
**અ-શુદ્ધ** વ. [સં.] સાફ–સ્વચ્છ ન કરેલું, અસ્વચ્છ, મેલું. (૨) અપવિત્ર, અશુચિ. (૩) દોષ ભરેલું, અપ્રમાણિત
**અશુદ્ધ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] અશુદ્ધિ
**અશુદ્ધાત્મા** પું. [+ સ. आत्मा, પું] અપવિત્ર જીવ. (૨) વિ. [પું.] મેલા મનવાળું
**અ-શુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] શુદ્ધિનો અભાવ, અપવિત્રતા. (૨) ભૂલો હોવાપણું. (૩) ભાનનો અભાવ
**અ-શુભ** વિ. [સં.] અમાંગલિક. (૨) મરણને લગતું. (૩) વેધવાળું (ઘર). (૪) ન. અમંગળ
**અશુભ-કર્મી** વિ. [સં., પુ.] અમાંગલિક કર્મ કરનારું
**અશુભ-કારક** વિ. [સં.] અશુભ કરનારું
**અશુભ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અશુભ હોવાપણું
**અશુભ-દર્શી** વિ. [સં., પું.] અશુભ જોનારું
**અશુભ-હર** વિ. [સં.] અશુભ દૂર કરનારું
**અશુભાનુપ્રેક્ષા** સ્ત્રી. [+ સં. अनुप्रेक्षा] સંસારની અશુભ-તાનો વિચાર. (જૈન.)
**અશુભેચ્છક** વિ. [+ इच्छक, સં. વ્યાકરણથી સિદ્ધ નથી.] અશુભ ઇચ્છનારું
**અ-શુભ્ર** વિ. [સં.] શુભ્ર-ઉજ્જવળ નહિ તેવું, કાળા રંગનું
**અશું** સર્વ., વિ. [સં. ईदृशक-> અપ अइसअ-; જૂ.ગુ.] આવું, આ પ્રકારનું. (પદ્યમાં.) [શૂદ્રેતર, ઉચ્ચ વર્ણનું
**અ-શૂદ્ર** પું. [સં.] શૂદ્રથી ઇતર જાતિનો માણસ. (૨) વિ.
**અ-શૂન્ય** વિ. [સં.] ખાલી નહિ તેવું. (૨) ગૂમસૂમ નહિ તેવું. (૩) શૂન્યનો આંક જેમાં નથી તેવું
**અ-શૂર** વિ. [સં.] શૂરવીર નહિ તેવું. (૨) (લા.) બાયલું. (૩) બીકણ, કાયર, ડરપોક
**અ-શેષ** ક્રિ.વિ. [સં.] જેમાં કાંઈ પણ વધ્યું નથી તેવું. (૨) તમામ, બધું. (૩) પૂરેપૂરા રીતે. (૪) અમર્યાદ, 'ઍબ્સોલ્યૂટ' (દ. બા.) [પૂરી રીતે
**અશેષતઃ** ક્રિ.વિ. [સં.] કાંઈ પણ બાકી ન રહે એમ, પૂરે-
**અશે(-સે)ળિયો** પું. એક જાતની વનસ્પતિ (ઠંડક માટે જેના દાણાની ખીર વાપરવામાં આવે છે.), અસાળિયો
**અશો(-ષો)** વિ. [ઝંદ–પાઝંદ (અવેસ્તા)] પવિત્ર, શુદ્ધ, શુભ [ચોખ્ખાઈ
**અશો(-ષો)ઈ** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] પવિત્રતા,
**અ-શોક** પું. [સં.] શોકનો અભાવ, હર્ષ, આનંદ. (૨) ન. [પું.] જેનાં પાંદડાં જેવાં પાંદડાં હોઈ 'આસોપાલવ' કહેવાય છે તે અસલ વૃક્ષ. (૩) પું. મૌર્ય વંશનો પ્રાચીન પ્રસિદ્ધ રાજા. (સંજ્ઞા.) (૪) વિ. શોક-રહિત
**અશોક-કાલીન** વિ. [સં.] મૌર્ય વંશના રાજા સમ્રાટ અશોકના સમયનું
**અશોકવનિકા-ન્યાય** પું. [સં.] (રૂ. પ્ર.) રાવણને ત્યાં ઘણી વાડીઓ હતી છતાં કોઈ કારણ વિના સીતાને અશોક-વાટિકામાં રાખ્યાં, એ પ્રમાણે અનેક માર્ગો હોય છતાં કોઈ પણ કારણ વિના એક માર્ગનો સ્વીકાર કરવામાં આવે ત્યારે આ ન્યાય પ્રયોજાય છે.
**અશોક-વાટિકા** સ્ત્રી. [સં.] રામાયણમાં સીતાના હરણ પછી લંકામાં જ્યાં એમને એકાંતવાસમાં રાખવામાં આવ્યાં હતાં તે અશોક વૃક્ષોની વાડી. (સંજ્ઞા.)

**અશોક-ષષ્ઠી** સ્ત્રી. [સં.] ચૈત્રની સુદિ છઠ, સ્કંદ-ષષ્ઠી
**અશોકારિષ્ટ** પું. [+સં. अरिष्ट] ગર્ભાશયની ગરમીને માટેનું અશોકનાં પાંદડાંમાંથી બનાવેલું એક ચાટણ. (વૈદક.)
**અશોકાષ્ટમી** સ્ત્રી. [+સં. अष्टमी] ચૈત્ર સુદિ આઠમ
**અ-શોચ** પું. [સં.] ચિંતા-ફિકરનો અભાવ, નિશ્ચિંતતા, બેફિકરાઈ. (૨) શાંતિ, સ્વસ્થતા
**અ-શોચનીય, અ-શોચ્ય** વિ. [સં.] શોક ન કરવા જેવું
**અ-શોધન** ન. [સં.] ન શોધવું એ. (૨) અશુદ્ધિ
**અ-શોધિત** વિ. [સં.] જેની શોધ નથી કરવામાં આવી તેવું. (૨) જેને શુદ્ધ કરવામાં નથી આવ્યું તેવું
**અ-શોભા** સ્ત્રી. [સં.] શોભાનો અભાવ, વરવાપણું
**અ-શોભતું** વિ. [+જુઓ 'શોભવું'+ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] શોભા ન આપતું. (૨) અણછાજતું
**અ-શોભન** ન [સં.] શોભાનો અભાવ, શણગારનો અભાવ
**અ-શોભનિક** વિ. [સં.] નહિ શણગારેલું. (૨) સારું ન દેખાતું
**અ-શોભનીય. અ-શોભ્ય** વિ. [સં.] શોભે નહિ તેવું. (૨) છાજે નહિ તેવું. (૩) ખરાબ દેખાય તેવું
**અ-શોષ્ય** વિ. [સં.] સૂકવી ન શકાય તેવું. (૨) સુકાય નહિ તેવું. (૩) શોષી-ચૂસી લેવાય નહિ તેવું
**અ-શૌચ** ન. [સં.] અપવિત્રતા, ગંદાપણું. (૨) જુઓ 'આશૌચ.' નામર્દાઈ, બીકણવેડા
**અ-શૌર્ય** ન. [સં.] શૂરવીરપણાનો અભાવ, કાયરપણું. (૨)
**અશ્કર** ક્રિ. વિ. [અર. અક્સર્] જુઓ 'અકસર'.
**અશ્મ** પું. [સં.] પહાડ
**અશ્મ-ઓજાર** ન. [સં.अश्मन् + જુઓ 'ઓજાર'.] પથ્થરનું ઓજાર
**અશ્મ-ગર્ભ** પું. [સં.] મરકત મણિ, લીલા રંગનો મણિ
**અશ્મ-ગંધા** (-ગન્ધા) સ્ત્રી. [સં.] અશ્વગંધા નામની ઓષધિ, આકસંદ, આસંદ, આસન
**અશ્મ-મય** વિ. [સં.] પથ્થરથી ભરેલું, પથ્થરરૂપ, પથ્થરમય
**અશ્મ-યુગ** પું. [સં.] પ્રાચીનતમ યુગમાં હજી માનવ માત્ર પથ્થરનાં હથિયાર વાપરતો થયો હતો એ યુગ, 'સ્ટોન-એઇજ'
**અશ્મર** વિ. [સં.] પથ્થરવાળું., ખડકમય [પદાર્થ, પથરી
**અશ્મરી** સ્ત્રી. [સં.] પથરીના રોગમાં થતો પથ્થર જેવો
**અશ્મા** પું. [સં. अश्मन् નું. પ.વિ., એ.વ.] પથ્થર. (૨) ચકમકનો પથ્થર. (૩) ખડક. (૪) વાદળું. (૫) વજ્ર. (૬) પહાડ [રહેનારું એક જીવડું
**અશ્મા-માખી** સ્ત્રી. [+જુઓ 'માખી'] પાણીમાં પથ્થર નીચે
**અશ્મારોહણ** ન. [સં. अश्मन् + आरोहण] લગ્નવિધિ વખતે કન્યાએ પથ્થર ઉપર જમણા પગનો અંગૂઠો અડાડવાની ક્રિયા (પથ્થર જેવી પોતે સ્થિર અને મજબૂત રહે એવી ભાવના માટે). (૨) (લા.) અઘરી વાત, મુશ્કેલી ભરેલું કામ
**અશ્મિભ** ન. [સં. अश्मन् દ્વારા] પૃથ્વીનાં પડોમાંથી મળી આવતો અશ્મીભૂત થયેલો તે તે અવશેષ, 'ફૉસિલ'
**અશ્મી-ભવન** ન. [સં.] મૂળમાં પથ્થર ન હોય તે કાલના પસાર થવા સાથે પથ્થર બની જાય એ જાતની ક્રિયા, 'ફૉસિલિ-ઝેશન'
**અશ્મી-ભૂત** વિ. [સં.] અશ્મીભવન થયું છે તેવું, 'ફૉસિલાઇ-ઝ્ડ'
**અશ્લેખા** જુઓ 'અશલેખા' અને 'અશ્લેષા'.
**અ-શ્રદ્ધા** સ્ત્રી. [સં.] શ્રદ્ધા-વિશ્વાસનો અભાવ, આસ્થાનો અભાવ, અવિશ્વાસ, અનાસ્થા
**અશ્રદ્ધાળુ(-ળું)** વિ. [+જુઓ 'શ્રદ્ધાળુ-ળું.'] શ્રદ્ધાવિહીન, આસ્થા વિનાનું
**અ-શ્રદ્ધેય** વિ. [સં.] જેમાં શ્રદ્ધા વિશ્વાસ મૂકી ન શકાય તેવું, અવિશ્વસનીય
**અ-શ્રમ-કારાવાસ** પું. [સં.] મજૂરી વિનાની કેદ, આસાન કેદ, સાદી કેદ
**અ-શ્રમણ** પું. [સં.] બૌદ્ધ ભિક્ષુ કે જૈન સાધુ ન હોય તેવો માણસ
**અ-શ્રમિત** વિ. [સં.] થાક નથી લાગ્યો તેવું, અશ્રાંત
**અ-શ્રવણ** ન. [સં.] સાંભળવાનો અભાવ
**અ-શ્રવણીય** વિ. [સં.] ન સાંભળવા જેવું. (૨) ન સાંભળી શકાય તેવું, અશ્રાવ્ય
**અ-શ્રાવણ** વિ. [સં.] શ્રવણેંદ્રિય-કાનથી ન સંભળાય તેવું
**અશ્રાવ્ય** વિ. [સં.] જુઓ. અ-શ્રવણીય'.
**અ-શ્રાંત** (-શ્રાન્ત) વિ. [સં.] ન થાકેલું, અશ્રમિત, (૨) ક્રિ.વિ. થાક્યા વિના. (૩) સતત, ચાલુ રહેલું હોય એમ, અટક્યા-થંભ્યા વિના
**અ-શ્રાંત-તા** (-શ્રાન્ત-), **અ-શ્રાંતિ** (-શ્રાન્તિ) સ્ત્રી.[સં.] થાકનો અભાવ [-રૂંગાં
**અશ્રુ** ન. [સં., ગુ.માં બ.વ.માં મોટે ભાગે] આંસુ, રૂંગું
**અશ્રુ-કણિકા** સ્ત્રી. [સં.] આંસુનો નાનો નાનો કણ. (૨) ઝળઝળિયાં
**અશ્રુ-કથા** સ્ત્રી. [સં.] આંસુ લાવે તેવી કરુણ વાત
**અશ્રુ-જનક** વિ. [સં.] આંસુ લાવે તેવું (કરુણ)
**અશ્રુ-જલ(-ળ)** ન. [સં.] આંસુનું પાણી
**અ-શ્રુત** વિ. [સં.] કદી ન સાંભળેલું. (૨) વેદ-સાહિત્યથી જુદા પ્રકારનું. (૩) જૈન આગમ સાહિત્યથી જુદા પ્રકારનું. (૪) શાસ્ત્રોનો જેને પરિચય નથી થયો તેવું. (૫) (લા.) અભણ
**અશ્રુત-દૃષ્ટ-પૂર્વ** વિ. [સં.] પૂર્વે ન સાંભળવામાં આવ્યું હોય અને ન જોવામાં આવેલું હોય તેવું [હોય તેવું
**અશ્રુત-પૂર્વ** વિ. [સં.] પૂર્વે કદી સાંભળવામાં ન આવ્યું
**અશ્રુ-ધારા** સ્ત્રી. [સં.] આંખમાંથી આંસુઓનો સતત ચાલતો પ્રવાહ
**અશ્રુ-પાત** પું. [સં.] આંખમાંથી આંસુ પડવાની ક્રિયા
**અશ્રુ-પૂર્ણ** વિ. [સં.] આંસુથી ભરેલું
**અશ્રુ-પ્રમાર્જન** ન. [સં.] આંસુ લૂંછવાની ક્રિયા
**અશ્રુ-પ્રવાહ** પું. [સં.] આંસુના વહેતા મોટા રેલા
**અશ્રુ-પ્લાવિત** વિ. [સં.] આંસુથી છલરાયેલું, આંસુથી ભીંજાયેલું
**અશ્રુ-બિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [+સં., પું.] આંસુનું ટીપું
**અશ્રુ-ભીનું** વિ. [+જુઓ 'ભીનું'.] આંસુથી ભીનું થયેલું, આંસુથી ભીંજાયેલું
**અશ્રુ-મય** વિ. [સં.] અશ્રુપૂર્ણ

**અશ્રુ-વર્ષા** સ્ત્રી. [સં.] સખત અશ્રુ-પાત
**અશ્રુ-વારિ** ન. [સં.] જુઓ 'અશ્રુ-જલ'.
**અશ્રુ-સ્તંભ** (-સ્તમ્ભ) પું. [સં.] આંસુનું થંભી જવું એ, આંસુ અટકી પડવાની ક્રિયા
**અશ્રુ-સ્નાત** વિ. [સં.] આંસુથી તરબોળ
**અશ્રુ-સ્નાન** ન. [સં.] આંસુથી તરબોળ થઈ જવાની ક્રિયા
**અશ્રુ-સ્રાવ** પું. [સં.] આંસુનું સતત ટપકતું રહેવું એ
**અશ્રુ-સ્રાવક** વિ. [સં.] આંસુ ઝર્યા કરે એવું કરનારું
**અ-શ્રેય** ન. [સં. અ-શ્રેયસ્] શ્રેય-કલ્યાણનો અભાવ. (૨) વિ. અકલ્યાણકર
**અ-શ્રેષ્ઠ** વિ. [સં.] શ્રેષ્ઠ નથી તેવું, અધમ, હલકું
**અ-શ્રૌત** વિ. [સં.] વેદે જેને વિહિત કહ્યું નથી તેવું, શ્રુતિબાહ્ય. (૨) અવૈદિક સંપ્રદાયનું
**અ-શ્લાઘા** સ્ત્રી. [સં.] શ્લાઘા-પ્રશંસાનો અભાવ
**અ-શ્લાઘનીય, અ-શ્લાઘ્ય** વિ. [સં.] વખાણવા લાયક નહિ તેવું (૨) (લા.) હલકું, અધમ
**અ-શ્લિષ્ટ** વિ. [સં.] વળગીને રહેલું ન હોય તેવું, જુદું. (૨) જેમાં શબ્દશ્લેષ કે અર્થશ્લેષથી એકથી વધુ અર્થ થતા ન હોય તેવું. (કાવ્ય.)
**અ-શ્લીલ** વિ. [સં.] શોભા ન આપે તેવું, અસુંદર. (૨) બોલતાં કે સાંભળતાં ભૂંડું લાગે તેવું, ભૂંડી ગાળોથી ભરેલું, ગ્રામ્ય, 'વકગર'
**અશ્લીલ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અશ્લીલ હોવાપણું, 'પ્રુડરી' (ગુ.મો.)
**અ-શ્લેષ** પું. [સં.] વળગીને ન રહેવાની ક્રિયા, જુદાઈ. (૨) શબ્દશ્લેષ કે અર્થશ્લેષનો અભાવ. (કાવ્ય.) [નક્ષત્ર. (ખ.)
**અશ્લેષા** સ્ત્રી. [સં.] પાંચ તારાનું બનેલું આકાશી નવમું
**અશ્વ** પું. [સં.] ઘોડો, તુરગ
**અશ્વક** પું. [સં.] નાના ઘાટનો ઘોડો, ટટ્ટુ, ટાયડું
**અશ્વ-કુશલ(-ળ), અશ્વ-કોવિદ** વિ. [સં.] ઘોડેસવારીમાં નિષ્ણાત
**અશ્વ-કાંત** (-ક્રાન્ત) ન. [સં.] ષડ્જ ગ્રામમાં પંચમ છોડી દેવાથી નીપજતું એક તાન. (સંગીત.) [(સંગીત.)
**અશ્વકાંતા** (-ક્રાન્તા) સ્ત્રી. [સં.] એ નામની છઠ્ઠી મૂર્છના.
**અશ્વ-ગતિ** સ્ત્રી. [સં.] ઘોડાની ગતિ. (૨) એક છંદ. (પિં.)
**અશ્વગતિ-પ્રબંધ** (-બન્ધ) પું. [સં.] એક પ્રકારનું ચિત્રકાવ્ય. (કાવ્ય.)
**અશ્વ-ગંધા** (-ગન્ધા) સ્ત્રી. [સં.] એ નામની એક ઓષધિ, આસન, આસંદ, આકસંદ
**અશ્વ-ગ્રીવ** પું. [સં.] પૌરાણિક એક દાનવ. (સંજ્ઞા.) (૨) વિષ્ણુના ૨૪ અવતારોમાંનો પૌરાણિક એક અવતાર, હયગ્રીવ. (સંજ્ઞા.)
**અશ્વ-ચર્યા** સ્ત્રી. [સં.] ઘોડાની સાર-સંભાળ
**અશ્વ-ચિકિત્સક** પું. [સં.] ઘોડાના રોગોની સારવાર કરનાર, ઘોડા-દાક્તર
**અશ્વ-ચિકિત્સા** સ્ત્રી. [સં.] ઘોડાનું વૈદું
**અશ્વ-ચેષ્ટિત** ન. [સં.] ઘોડાની હિલચાલ. (૨) ઘોડાનું લક્ષણ
**અશ્વ-તર** પું., ન. [સં., પું.] ખચ્ચર
**અશ્વતરી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ખચ્ચરની માદા, ખચ્ચરી

**અશ્વત્થ** પું. [સં.] પીપળાનું ઝાડ, પીપળો
**અશ્વત્થામા** પું. [સં.] મહાભારત-કાલના કૌરવ-પાંડવોના ગુરુ દ્રોણાચાર્યનો પુત્ર. (સંજ્ઞા.) [ઘોડાઓનો થર
**અશ્વ-થર** પું. [+જુઓ 'થર'.] મંદિર-સ્થાપત્યની ઊભણીમાં
**અશ્વ-દલ(-ળ)** ન. [સં.] ઘોડેસવારી સેના, હયદળ
**અશ્વ-નિપુણ, અશ્વ-નિષ્ણાત** વિ. [સં.] ઘોડેસવારીમાં કુશળ
**અશ્વ-નિબંધિક** (-બન્ધિક) પું. [સં.] ઘોડાને તાલીમ આપનાર માણસ-અધિકારી
**અશ્વ-પતિ** પું. [સં.] ઘોડાનો મુખ્ય અધિકારી. (૨) રાજા
**અશ્વ-પથ** પું. [સં.] ઘોડાનો એકદંડી માર્ગ, 'બ્રિડલ-પાથ'
**અશ્વ-પાલ(-ળ)** વિ., પું. [સં.] ઘોડાની રખેવાળી કરનાર, ખાસદાર, રાવત, ઠાણિયો
**અશ્વ-પૃષ્ઠ** ન. [સં.] ઘોડાની પીઠ
**અશ્વ-પ્રિય** વિ. [સં.] ઘોડા જેને પ્રિય છે તેવું, ઘોડાનું શોખીન
**અશ્વ-બલ(-ળ)** ન. [સં.] એક ઘોડાની શક્તિ પ્રમાણનું યાંત્રિક બળ, 'હૉર્સ-પાવર.' (૨) ઘોડેસવારી લશ્કર
**અશ્વ-બાલ[1]** પું., બ.વ. [સં.] ઘોડાના વાળ
**અશ્વ-બાલ[2](-ળ)** પું., ન. [સં., પું.] વછેરો-વછેરી-વછેરું
**અશ્વ-મંત્ર** (-મન્ત્ર) પું. [સં.] જેનાથી ઘોડો કાબૂમાં રહે અને પવનવેગે ચાલે તેવો મંત્ર, અશ્વવિદ્યા
**અશ્વ-મેધ** પું. [સં.] જેમાં ઘોડાનાં અંગ અગ્નિમાં હોમવામાં આવતાં તેવો સમારોહથી જ સિદ્ધ કરવામાં આવતો હતો તે એક વૈદિક યજ્ઞ
**અશ્વમેધી** વિ. [સં., પું.] અશ્વમેધ યજ્ઞ કરનાર
**અશ્વમેધીય** વિ. [સં.] અશ્વમેધ યજ્ઞને લગતું
**અશ્વ-યજ્ઞ** પું. [સં.] અશ્વમેધ યજ્ઞ
**અશ્વ-યાન** ન. [સં.] ઘોડાથી ચાલતો રથ. (૨) ઘોડાગાડી
**અશ્વ-યુજ** ન. [+સં. યુજ્] અશ્વિની નક્ષત્ર. (૨) આસો મહિનો
**અશ્વ-રક્ષ,૦ક** વિ. [સં.] ઘોડાઓનો રખેવાળ, અશ્વપાલ
**અશ્વ-રત્ન** ન. [સં.] શ્રેષ્ઠ જાતનો ઘોડો. (૨) ઇંદ્રનો ઉચ્ચૈઃશ્રવા નામનો ઘોડો
**અશ્વ-રથ** પું. [સં.] ઘોડા જોડેલો રથ. (૨) ઘોડાગાડી
**અશ્વ-રાજ** પું. [સં.] ઇંદ્રનો ઉચ્ચૈઃશ્રવા નામનો ઘોડો
**અશ્વ-લાલા** સ્ત્રી. [સં.] ઘોડાની લાળ
**અશ્વ-વાર** પું [હકીકતે ફા. 'અસ્વાર્' (અસ્પ્+'સવાર્' = ઘોડા ઉપર બેસનાર); પાછળથી એનું સંસ્કૃતીકરણ થયું છે.] ઘોડેસવાર [વિદ્યાનું જાણકાર
**અશ્વ-વિદ** વિ. [+સં. विद्] ઘોડાનાં લક્ષણો વિશેની
**અશ્વ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ઘોડાઓનાં લક્ષણોનું શાસ્ત્ર. (૨) ઘોડાઓને કેળવણી આપવાને લગતું શાસ્ત્ર
**અશ્વ-વૈદ્ય** પું. [સં.] જુઓ 'અશ્વ-ચિકિત્સક.'
**અશ્વ-વ્યૂહ** પું. [સં.] યુદ્ધમાં પ્રાચીન પદ્ધતિની લશ્કરની એક રચના (જેમાં ઘોડાઓની ચોક્કસ પ્રકારની ગોઠવણી થતી.)
**અશ્વ-શાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] ઘોડાર, તબેલો
**અશ્વ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ઘોડાની તાકાત. (૨) અશ્વના બળની સરખામણીએ યંત્રની શક્તિનું ગણાતું માપ, અશ્વ-બલ, 'હૉર્સ-પાવર'

**અશ્વ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] અશ્વવિદ્યાનું શાસ્ત્ર. (૨) ઘોડાનું વૈદક

**અશ્વ-સ્તર** પું-[સં.] જુઓ 'અશ્વ-થર'.

**અશ્વ-હૃદય** ન. [સં.] જુઓ 'અશ્વવિદ્યા.'

**અશ્વા** સ્ત્રી. [સં.] ઘોડી

**અશ્વાકાર** પું. [સં. अश्व+आकार], **અશ્વાકૃતિ** સ્ત્રી. [+સં. आकृति] ઘોડાની આકૃતિ. (૨) વિ. ઘોડાના આકાર જેવો આકાર છે તેવું

**અશ્વાધ્યક્ષ** પું. [સં. अश्व + अध्यक्ष] અશ્વશાળાનો અધિકારી, પાયગા-અધિકારી [શાસ્ત્ર, અશ્વશાસ્ત્ર

**અશ્વાયુર્વેદ** પું. [સં. अश्व + आयुर्वेद] ઘોડાના વૈદક વિશેનું

**અશ્વારૂઢ** વિ. [સં. अश्व + आरूढ] ઘોડા ઉપર સવારી કરી છે તેવું, ઘોડેસવાર. (૨) પું. ઘોડેસવાર થઈ લડનારો સૈનિક

**અશ્વારોહણ** ન. [સં. अश्व + आरोहण] ઘોડેસવારી

**અશ્વારોહી** વિ. [સં., પું.] અશ્વારોહ, ઘોડેસવાર

**અશ્વાલંભ** (-લમ્ભ) પું.,-ભન ન. [સં. अश्व + आलम्भ,-म्भन] યજ્ઞમાં ઘોડાનો કરવામાં આવતો વધ [માંનો પ્રત્યેક

**અશ્વિન** પું. [સં. अश्विन्] દેવોના વૈદ્ય અશ્વિનીકુમારો-

**અશ્વિની** સ્ત્રી. [સં.] ઘોડી. (૨) નક્ષત્રમાલાનું પહેલું નક્ષત્ર. (ખ.) [ભાઈ), અશ્વિન. (સંજ્ઞા.)

**અશ્વિની-કુમાર** પું., બ.વ. [સં.] દેવોના વૈદ્ય (બે જોડિયા

**અશ્વિ(-શ્વી)ય** વિ. [સં.] ઘોડાને લગતું

**અષો** જુઓ 'અશો.'

**અષોઈ** જુઓ 'અશોઈ.'

**અષ્ટ** વિ. [સં.] સંખ્યાએ આઠ

**અષ્ટ-અક્ષરી** વિ. [સં. अष्टाक्षरी, સંધિ વિના, પું.] આઠ અક્ષરનો (મંત્ર- ॐ नमो नारायणाय) [બનેલું સ્તોત્ર

**અષ્ટક** ન. [સં.] આઠનો સમુદાય. (૨) આઠ-શ્લોકોનું

**અષ્ટ-કર્ણ** પું. [સં.] (ચાર મુખને કારણે આઠ કાનવાળા) બ્રહ્મા [ધરાવતો ઘોડો

**અષ્ટ-કલ્યાણી** વિ., પું. [સં., પું.] આઠ શુભ ચિહ્ન

**અષ્ટકા** સ્ત્રી. [સં.] હિંદુ મહિનાઓમાં આવતો બેઉ પખવાડિયાંનો આઠમનો દિવસ, અષ્ટમી, આઠમ. (૨) પોષ-માઘ-ફાગણના અંધારિયાને એ દિવસે કરવામાં આવતું શ્રાદ્ધ

**અષ્ટ-કિરણી** વિ. [સં., પું.] આઠ કિરણોવાળું, 'ઑક્ટો-રેડિયેટ' [(૨) વિ. અષ્ટકોણી

**અષ્ટ-કોણ** પું. [સં.] સરખા આઠ ખૂણા આપતી આકૃતિ.

**અષ્ટકોણી** વિ. [સં., પું.] આઠ ખૂણાઓવાળું

**અષ્ટ-ગંધ** (-ગન્ધ) વિ., ન. [સં.] આઠ સુગંધી પદાર્થોનું ચૂર્ણ

**અષ્ટ-ગુણ** પું. [સં.] બ્રાહ્મણોને જરૂરી એવો આઠ ગુણોનો સમૂહ (દયા ક્ષમા અનસૂયા શૌચ અનાયાસ મંગલ અ-કાર્પણ્ય અને અસ્પૃહા)

**અષ્ટ-ઘાત** પું. [સં.] કોઈ સંખ્યાને તેની તે સંખ્યાથી સાત વાર ગુણતાં આવતો ગુણાકાર. (ગ.)

**અષ્ટ-છાપ** વિ. [+જુઓ 'છાપ.'] પુષ્ટિમાર્ગના સ્થાપક શ્રીવલ્લભાચાર્યજીના ચાર-સૂરદાસ કુંભનદાસ પરમાનંદદાસ અને કૃષ્ણદાસ (ગુજરાતી પાટીદાર)-અને એમના પુત્ર શ્રીવિઠ્ઠલનાથ ગુસાંઈજીના ચાર-નંદદાસ ચતુર્ભુજદાસ ગોવિંદસ્વામી અને છીતસ્વામી ચૌબે-એમ આઠ શિષ્ય કવિઓ(વ્રજભાષાની એમની કીર્તન-રચનાઓમાં છેલ્લી કડીમાં તે તે કવિના નામનો નિર્દેશ (છાપ) લગાવેલ હોય છે-એ ઉપરથી)ની છાપ ધરાવનાર (તે તે ભક્ત-કવિ)

**અષ્ટ-દલ(-ળ)** વિ. [સં.] આઠ પાંખડીવાળું (કમળ)

**અષ્ટ-દશ** જુઓ 'અષ્ટાદશ.'

**અષ્ટ-દિશા** સ્ત્રી., બ.વ. [સં.] પૂર્વ-ઉત્તર-પશ્ચિમ-દક્ષિણ એ ચાર દિશા અને તે તે બબ્બે દિશાઓ વચ્ચેના અનુક્રમે ઈશાન-વાયવ્ય-નૈઋત્ય-અગ્નિ એ ખૂણા મળી આઠ દિશા

**અષ્ટ-દ્રવ્ય** ન., બ.વ. [સં.] યજ્ઞાદિ હોમકાર્યમાં ઉપયોગી પીપળો-ઉમરો-પીપળ-ખાખરો-વડ એ પાંચ વૃક્ષોનાં સૂકાં લાકડાં અને તલ-ખીર-ઘી એમ આઠ પદાર્થ

**અષ્ટ-દ્વીપ** પું., બ. વ. [સં.] જૂની પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણેના જંબૂદ્વીપની ફરતે આવેલા સ્વર્ણપ્રસ્થ-ચંદ્રશુક કે ચંદ્રશુક્લ-આવર્તન-રમણક-મંદર-હરિણ-પાંચજન્ય-સિંહલ-(લંકા) એ આઠ બેટ કે ટાપુ

**અષ્ટ-ધા** ક્રિ.વિ. [સં.] આઠ પ્રકારે

**અષ્ટ-ધાતુ** સ્ત્રી., બ.વ. [સં., પું.] સોનું-રૂપું-તાંબું-કલાઈ-જસત-સીસું-લોઢું-પારો એ આઠ કુદરતી ધાતુ

**અષ્ટ-નાયિકા** સ્ત્રી., બ.વ. [સં.] સ્વાધીનપતિકા-ખંડિતા-અભિસારિકા - કલહાંતરિતા - વિપ્રલબ્ધા -પ્રોષિતભર્તૃકા-વાસકસજ્જા - વિરહોત્કંઠિતા એવી આઠ પ્રકારની નાયિકા. (કાવ્ય.)

**અષ્ટ-પદ** વિ., પું. [સં., પું.] (આઠ પગ હોવાને કારણે) કરોળિયો

**અષ્ટપદી** સ્ત્રી. [સં.] આઠ પદોનો સમૂહ. (૨) જેમાં આઠ કડી છે તેવી ગાવાની ચીજ (જેવી કે જયદેવના 'ગીત-ગોવિંદ'નો પ્રત્યેક આઠ કડીઓનો પ્રબંધ)

**અષ્ટ-પાણિ** પું. [સં.] (આઠ હાથવાળા) બ્રહ્મા

**અષ્ટ-પાદ** પું. [સં.] જુઓ 'અષ્ટપદ.'

**અષ્ટ-પર્વત** પું., બ.વ. [સં.] જુઓ નીચે 'અષ્ટ-મર્યાદાગિરિ.'

**અષ્ટ-પાર્શ્વ** વિ. [સં., પું.] આઠ પાસાવાળું, આઠ બાજુઓ-વાળું (આલેખન)

**અષ્ટ-પૂજાદ્રવ્ય** ન., બ.વ. [સં.] પૂજામાં ઉપયોગી પાણી-દૂધ-ઘી-દહીં-મધ-દર્ભ-ચોખા-તલ એ આઠ ચીજ

**અષ્ટ-પ્રધાન** પું. [સં., ન.] પ્રાચીન રાજ્યસંચાલનની પદ્ધતિએ પ્રધાન-અમાત્ય-સચિવ-મંત્રી-વૈદ્ય-ધર્માધ્યક્ષ-ન્યાયશાસ્ત્રી-સેનાપતિ એવા આઠ રાજ્યાધિકારી

**અષ્ટ-ભાવ** પું., બ. વ. [સં.] રતિ-હાસ-શોક-ક્રોધ-ઉત્સાહ-ભય-જુગુપ્સા-વિસ્મય એ શૃંગાર-હાસ્ય-કરુણ-રૌદ્ર-વીર-ભયાનક-બીભત્સ-અદ્ભુત એવા આઠ રસના સ્થાયી ભાવ. (કાવ્ય.) (૨) સ્તંભ-સ્વેદ-સ્વરભંગ-રોમાંચ--કંપ-વૈવર્ણ્ય-અશ્રુપાત-પ્રલય એવા આઠ માનસિક વિકાર. (કાવ્ય.) [આપતો સપાટ આકાર

**અષ્ટ-ભુજ** વિ., પું. [સં.] આઠ સીધી લીટીથી આઠ ખૂણા

**અષ્ટ-ભુજા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] આઠ ભુજવાળી લક્ષ્મીદેવી

**અષ્ટ-ભુજાજી** પું., બ.વ. [સં. अष्टभुज + જુઓ 'જી' માનાર્થે.] રાજસ્થાન-મેવાડમાં કાંકરોલી પાસેના એ નામના તીર્થમાંનું આઠ ભુજવાળું વિષ્ણુનું સ્વરૂપ (મૂર્તિ). (સંજ્ઞા.)

**અષ્ટ-ભૈરવ** પું., બ. વ. [સં.] અસિતાંગ–રુરુ–ચંડ–ક્રોધ–ઉન્મત્ત–કુપિત કે કપાલી–ભીષણ–સંહાર એ મહાદેવનાં આઠ ભૈરવ સ્વરૂપ

**અષ્ટ-ભોગ** પું., બ. વ. [સં.] પુષ્ટિમાર્ગીય વૈષ્ણવ મંદિરોમાં મંગલા–શૃંગાર-ગ્વાલ–રાજભોગ–ઉત્થાપન-ભોગ-સંધ્યાઆરતી–શયન એ આઠ સમયની સેવાનો અને એમાં ધરાતા ભોગનો પ્રકાર [ઉપવાસનું વ્રત, અઠ્ઠમ. (જૈન.)

**અષ્ટમ** વિ. [સં.] આઠમું (૨) ન. લાગલગાટ આઠ ટંકના

**અષ્ટમ-કાલિક** વિ. [સં.] સાત ટંકે અર્થાત્ ચોથે દિવસે જમનારું. (૨) એવી રીતે સાત ટંક વટાવી આઠમી ટંકે જમનારું. (જૈન.)

**અષ્ટ-મદ** પું. બ.વ. [સં.] જાતિ–કુળ-બળ–રૂપ–તપ–શ્રુત અને ધર્મશાસ્ત્રનું જ્ઞાન તથા લાભ–ઐશ્વર્ય એ આઠ સંબંધે કરવામાં આવતો ગર્વ

**અષ્ટ-મધુજાતિ** સ્ત્રી., બ. વ. [સં.] માક્ષિક–ભ્રામર–ક્ષૌદ્ર–પૌતિક–છાત્રક–અર્ધ્ય–ઔદ્દાલક–દાલક એવું આઠ પ્રકારનું મધ

**અષ્ટમ-પષ્ટમ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'અષ્ટ'–'પષ્ટ'.] આડું અવળું. જેમતેમ, ગરબડ ગોટાળો કરીને

**અષ્ટમ-ભાવ** પું. [સં.] જન્મકાલની રાશિથી જન્મકુંડલીમાંનું આઠમું સ્થાન કે ભવન. (જ્યો.)

**અષ્ટ-મર્યાદાગિરિ** પું., બ.વ. [સં.] પૌરાણિક રીતે હિમાલય–હેમકૂટ–નિષધ–ગંધમાદન–નીલ–શ્વેત–શૃંગવાન–માલ્યવાન એ આઠ મોટા પર્વત

**અષ્ટ-મહાપ્રાતિહાર્ય** ન. [સં.] તીર્થંકરોનો આઠ પ્રકારે જોવામાં આવતો પ્રભાવ. (જૈન.)

**અષ્ટ-મહારોગ** પું., બ.વ. [સં.] વાત–અશ્મરી(પથરી)–કૃચ્છ્ર–મેહ–ઉદર–ભગંદર–અર્શ(મસા)-સંગ્રહણી એ આઠ રોગ

**અષ્ટ-મહાસિદ્ધિ** સ્ત્રી., બ.વ. [સં.] અણિમા–મહિમા–લઘિમા–ગરિમા–ઈશિત્વ–વશિત્વ–પ્રાકામ્ય-પ્રાપ્તિ એ નામની આઠ સિદ્ધિ. [૦અને **નવ નિધિ** (રૂ. પ્ર.) સર્વ વૈભવ અને સુખાકારીની સંપૂર્ણતા, લીલાલહેર]

**અષ્ટ-મંગલ(–ળ)** (–મઙ્ગ લ,–ળ) ન., બ.વ. [સં.] જુઓ 'અષ્ટકલ્યાણી.' (૨) અરીસો સ્વસ્તિક વગેરે આઠ માંગલિક પદાર્થ. (૩) રાજ્યાભિષેક વખતે જોઈતાં સિંહ–વૃષભ–ગજ–પૂર્ણોદક-કુંભ-પંખો-નિશાન-વાદ્ય-દીપ અથવા બ્રાહ્મણ-અગ્નિ-ગાય-સુવર્ણ-ઘૃત-સૂર્ય-જલ-રાજા એ આઠ મંગળ. (૪) લગ્ન વખતે (શ્રીમાળી બ્રાહ્મણ જેવી જ્ઞાતિમાં) ફરવામાં આવતા આઠ ફેરા. (૫) (લા.) પુનર્લગ્ન

**અષ્ટમંગળી** (મ–મઙ્ગળી) ન. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] (લા.) નાતરિયું, પુનર્લગ્ન. (૨) સ્ત્રી. ઘરઘેલી સ્ત્રી

**અષ્ટ-મંત્રી** (–મ-ત્રી) પું., બ.વ. જુઓ 'અષ્ટ-પ્રધાન.'

**અષ્ટ-માસિક** વિ. [સં.] આઠ મહિનામાં એક વખત આવતું

**અષ્ટમાંશ** (–માંશ) પું. [સં. अष्टम+अंश] આઠમો ભાગ, $\frac{1}{8}$ [આઠમી તિથિ, આઠમ

**અષ્ટમી** સ્ત્રી. [સં.] હિંદુ મહિનાઓના દરેક પખવાડિયાની

**અષ્ટ-મૂત્ર** ન., બ. વ. [સં.] હાથણી-ઊંટણી-ગાય-ભેંસ-ઘોડી-ગધેડી-બકરી-ઘેટી એ આઠ માદાનું મૂત્ર. (વૈદક.)

**અષ્ટ-મૂર્તિ** પું. [સં.] મહાદેવ, શંકર (જેમની પૃથ્વી-જલ-તેજ-વાયુ-આકાશ એ પાંચ મહાભૂત અને સૂર્ય-ચંદ્ર-ઋત્વિજ એ આઠ અથવા સર્વ-ભવ-રુદ્ર-ઉગ્ર-ભીમ-પશુપતિ-ઈશાન-મહાદેવ એ આઠ મૂર્તિ ગણાય છે.)

**અષ્ટ-મૈથુન** ન. [સં.] સ્મરણ-કીર્તન-રતિક્રીડા-પ્રેક્ષણ-ગુહ્યભાષણ-સંકલ્પ-વલણ-કામની ઉત્પત્તિ એમ આઠ પ્રકારનો સ્ત્રીસંયોગ

**અષ્ટ-યોગિની** સ્ત્રી. [સં.] પાર્વતી-દુર્ગા દેવીની સારું-નરસું ફળ આપનારી મનાતી આઠ સખીઓ

**અષ્ટ-રસ** પું., બ.વ. [સં.] શૃંગાર-હાસ્ય-કરુણ-રૌદ્ર-વીર-ભયાનક-બીભત્સ-અદ્ભુત એ આઠ રસ. (કાવ્ય.)

**અષ્ટ-લોહ** ન. [સં.] જુઓ 'અષ્ટ-ધાતુ.'

**અષ્ટ-વર્ગ** પું. [સં.] જીવક–ઋષભક-મેદા-મહામેદા-કાકોલી-ક્ષીરકાકોલી-ઋદ્ધિ-વૃદ્ધિ મળી આઠ ઓષધિ. (વૈદક.) (૨) સારા નરસા ગ્રહ જોવા માટે ઉપયોગી એક જાતનું ચક્ર. (જ્યો.)

**અષ્ટ-વર્ષા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] આઠ વર્ષની (છોકરી)

**અષ્ટ-વર્ષી** વિ. [સં., પું.], **-ર્ષીય** વિ. [સં.] આઠ વર્ષોનું, આઠ વર્ષને લગતું

**અષ્ટ-વાયન** ન., બ.વ. [સં.] સૌભાગ્ય અખંડ રહે એ ભાવનાથી સુવાસણને આપવામાં આવતી આઠ વસ્તુ (હળકુંડ-સોપારી-દક્ષિણ-ખંડ-કંકણ-ધાન્ય-સૂંપડું-કાચમણિ)

**અષ્ટ-વિધ** વિ. [સં.] આઠ પ્રકારનું

**અષ્ટવિધ ચિકિત્સા** સ્ત્રી. [સં.] શલ્ય-શાલાક્ય-બાલ-ચિકિત્સા-અગદ-વિષતંત્ર-વાજીકરણ–રસાયણ–ભૂતવિદ્યા એવી આઠ પ્રકારની દર્દીની માવજત. (વૈદક.)

**અષ્ટ-શ્રવણ** પું. [સં.] જુઓ 'અષ્ટ-કર્ણ.'

**અષ્ટ-સખા** પું, બ.વ. [સં.] જુઓ 'અષ્ટ-છાપ.' (એ આઠે ભક્તકવિ કીર્તનકારોને 'સખા' કહેવામાં આવે છે.)

**અષ્ટ-સિદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અષ્ટ–મહાસિદ્ધિ'.

**અષ્ટં-પષ્ટં** (અષ્ટમ્–પષ્ટમ્) જુઓ 'અષ્ટમ–પષ્ટમ.' [૦**બોલવું** (રૂ. પ્ર.) જેમ તેમ સમઝાવી લેવા ગમે તે બોલવું]

**અષ્ટાક્ષર** પું, [+સં. अक्षर] श्रीकृष्णः शरणं मम એવો પુષ્ટિમાર્ગમાં નામદીક્ષા વખતે અપાતો અને કાયમ માટે બોલવાનો મંત્ર. (પુષ્ટિ.) (૨) ॐ नमो नारायणाय એવો આઠ અક્ષરનો મંત્ર. (સ્વામિ.)

**અષ્ટાક્ષરી**[1] સ્ત્રી. [સં.] આઠ અક્ષરનો સમૂહ

**અષ્ટાક્ષરી**[2] વિ. [સં., પું.] આઠ અક્ષરોનું બનેલું

**અષ્ટાદશ** વિ. [સં.] અષ્ટાદશ, અઢાર (૧૮)

**અષ્ટાદશ ધાન્ય** ન., બ. વ. [સં.] જવ-ઘઉં-તલ-કળથી-માષ-મગ–મસૂર–તુવેર–લાંક–વાલાંક–જુવાર–શાલિ–અતસી-કાંગ-કોદરા–સામો–નીવાર–ચણા એ અઢાર પ્રકારનાં ધાન્ય

**અષ્ટાદશ પુરાણ** ન., બ. વ. [સં.] બ્રહ્મ-પદ્મ-વિષ્ણુ-શિવ-ભાગવત–નારદ-માર્કંડેય-અગ્નિ-ભવિષ્ય-બ્રહ્મવૈવર્ત-લિંગ-વરાહ–સ્કંદ-વામન-કૂર્મ-મત્સ્ય-ગરુડ-બ્રહ્માંડ એવા હિંદુ ધર્મના અઢાર પુરાણગ્રંથ

**અષ્ટાદશ વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ઋગ્વેદ-સામવેદ-યજુર્વેદ-અથર્વવેદ-શિક્ષા–કલ્પ–વ્યાકરણ-નિરુક્ત-છંદ-જ્યોતિષ-મીમાંસા-ન્યાય-ધર્મ

શાસ્ત્ર-પુરાણ-આયુર્વેદ-ધનુર્વેદ-ગાંધર્વવેદ-અર્થશાસ્ત્ર એ અઢાર શાસ્ત્ર કે વિદ્યા

**અષ્ટાદશોપપુરાણ** ન., બ. વ. [+ સં. उपपुराण] સનત્કુમાર-નારસિંહ-નારદીય-શિવ-દુર્વાસા-કપિલ-માનવ-ઔશનસ-વરુણ-કાલિકા-સાંબ-નંદી-સૌર-પરાશર-આદિત્ય-માહેશ્વર-ભાર્ગવ-વાસિષ્ઠ એ અઢાર ઉપપુરાણ

**અષ્ટાધ્યાયી** સ્ત્રી. [સં.] આઠ અધ્યાયોનો સમૂહ. (૨) આઠ અધ્યાયની વૈદિક રુદ્રી. (સંજ્ઞા.) (૩) પાણિનિનું આઠ અધ્યાયોનું સંસ્કૃત સૂત્ર-વ્યાકરણ. (સંજ્ઞા.)

**અષ્ટાપદ** પું. [સં.] જુઓ 'અષ્ટપદ' (કરોળિયો). (૨) શરભ નામનું એક કાલ્પનિક પ્રાણી. (૩) કૈલાસ પર્વત. (૪) કૈલાસ પર્વતના ઘાટનું દેરાસર. (જૈન.) (૫) ન. સોનું

**અષ્ટાવક્ર** પું. [સં.] જેનાં આઠે અંગ વાંકાં હતાં તેવો એક પૌરાણિક ઋષિ. (સંજ્ઞા.)

**અષ્ટાવધાન** ન. [+ સં. अवधान] એકી સાથે આઠ બાબતો ઉપર આપવામાં આવતું ધ્યાન અને એનો પ્રયોગ

**અષ્ટાવધાની** વિ. [સં., પું.] અષ્ટાવધાન કરનાર. (૨) (લા.) ચતુર, કાબેલ. (૩) ખટપટી

**અષ્ટાવું** અ.ક્રિ. કષ્ટાવું, દુઃખી થવું. (૨) અકળાવું, રિબાવું. (૩) પસ્તાવું. (૪) ઓશિયાળા થઈ રહેવું

**અષ્ટાસ્ત્ર** વિ. [સં.अष्टन् + अस्त्र] આઠ ખૂણાવાળું, અષ્ટકોણી, 'ઑક્ટેગોન'

**અષ્ટાહ** ન. [સં.] અઠવાડિયું

**અષ્ટાહિક, અષ્ટાહ્નિક** વિ. [સં.] આઠ દિવસનું

**અષ્ટાહ્નિકા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] આઠ દિવસનો ઉત્સવ, અઠાઈ. (જૈન.)

**અષ્ટાંગ** (અષ્ટાઙ્ગ) વિ. [સં. अष्टन्+अङ्ग] આઠ અંગોવાળું. (૨) ન., બ.વ. બે હાથ-બે પગ-બે ઢીંચણ-છાતી-કપાળ એ આઠ અંગ. (૩) જુઓ 'અષ્ટવિધ-ચિકિત્સા'-એ આઠ અંગ. (૪) વિ., ન. તંત્રશાસ્ત્ર પ્રમાણે માસ વાર વગેરે બતાવતું. (તંત્ર.)

**અષ્ટાંગ-ધૂપ** (અષ્ટાઙ્ગ-) પું. [સં.] ગૂગળ-લીંબડાનાં પાન-ઘોડાવજ-ઉપલેટ-હરડેનાં દલ-જવ-ધોળા સરસવ-ઘી એ સરખે ભાગે લઈ તાવ ઉતારવા માટે કરવામાં આવતો ધૂપ

**અષ્ટાંગ-નિમિત્ત** (અષ્ટાઙ્ગ-) ન. [સં.] શુકન સમઝવાની આઠ વિદ્યા [ધરાવનાર

**અષ્ટાંગનિમિત્ત-જ્ઞ** (અષ્ટાઙ્ગ-) વિ. [સં.] શુકન-વિદ્યાનું જ્ઞાન

**અષ્ટાંગ-પાત, અષ્ટાંગ-પ્રણામ** (અષ્ટાઙ્ગ-), પું. [સં.] આઠે અંગોથી કરવામાં આવતું નમન

**અષ્ટાંગ-પ્રણિપાતાસન** (અષ્ટાઙ્ગ-) ન. [સં.] યોગનાં ૮૪ આસનોમાંનું એક. (યોગ.)

**અષ્ટાંગ-બુદ્ધિ** (અષ્ટાઙ્ગ-) સ્ત્રી. [સં.] શુશ્રૂષા-શ્રવણ-ગ્રહણ-ધારણ-ચિંતન-ઊહાપોહ-અર્થવિજ્ઞાન-તત્ત્વવિજ્ઞાન એવા વિચાર-શક્તિના આઠ પ્રકાર

**અષ્ટાંગ-બ્રહ્મચર્ય** (અષ્ટાઙ્ગ-) ન. [સં.] સ્ત્રીના સંપર્કથી આઠ પ્રકારે દૂર રહી પાળવામાં આવતું બ્રહ્મચર્ય

**અષ્ટાંગ-માર્ગ** (અષ્ટાઙ્ગ-) પું. [સં.] સમ્યકદૃષ્ટિ-સંકલ્પ-વાચા-કર્મ-આજીવિકા-વ્યાયામ-સ્મૃતિ-સમાધિ એ આઠ રીતે સાંસારિક દુઃખો દૂર કરવાનો ધર્મમાર્ગ. (બૌદ્ધ.)

**અષ્ટાંગ-મૈથુન** (અષ્ટાઙ્ગ-) ન. [સં.] જુઓ 'અષ્ટ-મૈથુન.'

**અષ્ટાંગ યોગ** (અષ્ટાઙ્ગ-) પું. [સં.] યમ-નિયમ-આસન-પ્રાણાયામ-પ્રત્યાહાર-ધારણા-ધ્યાન-સમાધિ એ આઠ અંગોવાળી યોગ-પ્રક્રિયા [ઔષધ

**અષ્ટાંગ-રસ** (અષ્ટાઙ્ગ-) પું. [સં.] હરસ ઉપર ગુણકારી એક

**અષ્ટાંગ-લવણ** (અષ્ટાઙ્ગ-) ન. [સં.] દારૂ પીવાથી થતા રોગ મટાડનારું આઠ પ્રકારના ક્ષારોનું એક ઔષધ

**અષ્ટાંગ-વિદ્યા** (અષ્ટાઙ્ગ-) સ્ત્રી. [સં.] અંગવિદ્યા-સ્વપ્નવિદ્યા-સ્વરવિદ્યા-ભૌમવિદ્યા-વ્યંજનવિદ્યા-લક્ષણવિદ્યા-ઉત્પાતવિદ્યા-અંતરિક્ષવિદ્યા એવી આઠ વિદ્યા [(બૌદ્ધ.)

**અષ્ટાંગિક** (અષ્ટાઙ્ગિક) વિ. [સં.] અષ્ટાંગ માર્ગને લગતું,

**અષ્ટાંગી** (અષ્ટાઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] આઠ અંગોવાળું

**અષ્ઠિફલ(-ળ)** ન. [સં.] ઠળિયા કે ગોટલાવાળું ફળ

**અષ્ટોત્તર-શત** વિ. [સં. अष्टन् + उत्तर-शत ન.] એકસો આઠ, ૧૦૮, અઠલંતરસો [૧૦૦૮

**અષ્ટોત્તર-સહસ્ર** વિ. [+ સં., ન.] એક હજાર ને આઠ,

**અષ્ટોત્તરી** સ્ત્રી. [સં.] મનુષ્યનું આયુષ ૧૦૮ વર્ષનું ગણ્યે એમાં આવતી દરેક ગ્રહની દશા. (જ્યો.)

**અસકરી** પું. સિપાઈ. (૨) લશ્કરી સૈનિક, 'સોલ્જર'

**અસકારો** પું. [ગ્રા.] પેટમાં ચૂંધારો, અછોઈ

**અસકોરવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'સંકોરવું.'] ફૂંક કે એવા ઉપાયથી અગ્નિ તેજ કરવો. **અસકોરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અસકોરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**અસકોરાવવું, અસકોરાવું** જુઓ 'અસકોરવું'માં.

**અ-સક્ત** વિ. [સં.] નહિ ચોંટેલું. (૨) નહિ ગૂંચવાયેલું. (૩) અનાસક્ત, નિઃસ્પૃહી

**અ-સક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] અનાસક્તિ, નિઃસ્પૃહતા

**અસકયામત** સ્ત્રી. જુઓ 'ઇસકામત'.-'અસકામત'.

**અ-સશુનિયું** વિ. [સં. अ-शौकनिक] અપશુકનિયાળ

**અ-સગોત્ર** વિ. [સં.], **અસગોત્રી** વિ. [સં., પું.] પિતૃપરંપરાએ સમાન કુળનું ન હોય તેવું, પરગોત્રી

**અ-સચ્ચરિત્ર** ન. [સં.] નઠારું આચરણ. (૨) વિ. નઠારા ચરિત્રવાળું, અસદાચારી

**અ-સચ્છાસ્ત્ર** ન. [સં.] નાસ્તિક મતનું શાસ્ત્ર

**અ-સજણું** વિ. [સં. अ-सज्जक] વાળ્યા ચોળ્યા વગરનું, કચરાવાળું

**અ-સજું** વિ. [સં.] अ-सज्जक-] (લા.) સખણું ન બેસનારું

**અ-સજ્જ** વિ. [સં.] સજ્જ ન થયેલું, તૈયાર ન થયેલું

**અ-સજ્જન** પું. [સં.] ખરાબ માણસ, દુર્જન. (૨) અકુલીન માણસ. (૩) નાલાયક માણસ

**અસજ્જન-તા** સ્ત્રી. [સં.] સજ્જનતાનો અભાવ, દુર્જનતા

**અસજ્જનોચિત** વિ. [+ સં. उचित] સજ્જનને ઉચિત નહિ તેવું, દુર્જનને લાયક

**અ-સડ** વિ. [+ જુઓ 'સડવું.'] સડવું ન હોય તેવું, જેમાં જીવાત ન પડી હોય તેવું

**અ-સણ** ન. [ગ્રા.] જુઓ 'ઓસામણ.'

**અ-સત્** વિ. [સં.] કોઈ પણ કાલમાં જેની હયાતી ન હોય તેવું. (૨) મિથ્યા, ખોટું. (૩) અવ્યક્ત. (વેદાંત.)

**અસત** વિ. [સં. अ-सत्य] ખોટું, જૂઠું. (૨) (લા.) દુષ્ટ. (૩) અયોગ્ય. (૪) અનાવડી

**અસતિયું** વિ. [+ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] જૂઠાબોલું

**અ-સતી** સ્ત્રી. [સં.] પતિવ્રત ન પાળનારી સ્ત્રી, કુલટા, પુંશ્ચલી

**અસતી-પોષણ** ન. [સં.] શ્રાવકના સાતમા વ્રતનો એ નામનો એક અતિચાર-દોષ. (જૈન.)

**અસતૂલ(-ળ)** ન. ખેતરની ચારે બાજુની હદ

**અસત્કર્મ** ન. [સં.] ખરાબ કામ. (૨) ખોટી ક્રિયા. (૩) ખરાબ ચેષ્ટા

**અ-સત્કાર** પું. [સં.] આગતા-સ્વાગતાનો અભાવ. (૨) અનાદર, અપમાન

**અસત્કારણ** ન. [સં.] ખોટા કારણવાળો હેત્વાભાસ. (તર્ક.)

**અસત્કાર્યવાદ** પું. [સં.] કાર્ય ઉત્પત્તિ પૂર્વે કારણરૂપે વિદ્યમાન નથી અને ઉત્પન્ન થાય છે ત્યારે જ વિદ્યમાન થાય છે એવો મત-સિદ્ધાંત. (વેદાંત.) (૨) કારણ સત્ હોવા છતાં એનું કાર્ય અસત્ છે એવો મત-સિદ્ધાંત. (વેદાંત.)

**અસત્કાર્યવાદી** વિ. [સં., પું.] અસત્કાર્યવાદમાં માનનારું

**અ-સત્કૃત** વિ. [સં.] જેનો સત્કાર નથી કરવામાં આવ્યો તેવું. (૨) અનાદર-અપમાન પામેલું

**અસત્ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અસત્કર્મ'.

**અસત્ખ્યાતિ** સ્ત્રી. [સં.] વસ્તુનું ખોટા પ્રકારનું ભાન, ભ્રાંતિ, ભ્રમ. (વેદાંત.)

**અ-સત્તા** સ્ત્રી. [સં.] અસ્તિત્વ–હયાતીનો અભાવ

**અ-સત્ત્વ** ન. [સં.] અસ્તિત્વ–હયાતીનો અભાવ. (૨) સત્ત્વ-બળનો અભાવ. (૩) મિથ્યાત્વ. (૪) સત્ત્વગુણનો અભાવ

**અસત્પથ** પું. [સં.] અસ-માર્ગ, કુમાર્ગ, નઠારો રસ્તો. (૨) (લા.) દુરાચરણ

**અસત્પથ-ગામી, અસત્પથાવલંબી (-લમ્બી), અસત્પથાશ્રયી** વિ, [સં, + अवलम्बी, आश्रयी પું.] ખોટે રસ્તે જનારું. (૨) (લા.) દુરાચારી

**અસત્પરિગ્રહ** પું [સં.] દુર્જન પાસેથી લેવામાં આવતું દાન. (૨) શાસ્ત્રમાં જેની મનાઈ કરવામાં આવી છે તેવા દાનનો સ્વીકાર. (૩) દુષ્ટ પક્ષનો આશ્રય

**અસત્પુત્ર** પું. [સં.] દુષ્ટ પુત્ર, કપૂત

**અસત્પુરુષ** પું. [સં.] દુષ્ટ પુરુષ

**અસત્પ્રતિગ્રહ** પું. [સં.] જુઓ 'અસત્પરિગ્રહ.'

**અસત્પ્રતિગ્રાહી** વિ. [સં., પું.] અસત્પ્રતિગ્રહ કરનાર

**અસત્પ્રલાપ** પું. [સં.] જૂઠું બોલવું એ. (૨) વીથ્યંગનો એક મેળ વિનાના બોલવાના રૂપનો પ્રકાર. (નાટ્ય.)

**અ-સત્ય** ન. [સં.] સત્યનો અભાવ. (૨) જૂઠાણું, ખોટી વાત. (૩) વિ. ખોટું, જૂઠું, મિથ્યા. (૪) કાલ્પનિક. (૫) માયારૂપ, ભ્રમાત્મક

**અસત્ય-કથન** ન. [સં.] જૂઠું બોલવું એ

**અસત્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસત્યપણું, જૂઠ. (૨) મિથ્યાત્વ

**અસત્યપથગામી** વિ. [સં., પું.] અસત્પથગામી, દુરાચારી

**અસત્ય-ભાવારોપણ** ન. [સં.] જીવ વગરની વસ્તુમાં જીવતી વસ્તુ જેવો ખોટી રીતે મુકાતો ગુણ, જ્યાં ભાવનો અનુભવ નથી થતો ત્યાં ભાવનું આરોપણ કરવું એ, 'પૅથેટિક ફૅલસી' (ન. ભો.)

**અસત્ય-ભાષી** વિ. [સં., પું.] જૂઠાબોલું

**અસત્ય-વાદ** પું. [સં.] જૂઠું બોલવું એ

**અસત્યવાદી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અસત્ય-ભાષી.'

**અસત્ય-સેવી** વિ. [સં., પું.] ખોટું આચરણ કરનાર, દુરાચારી

**અસત્યાચરણ** ન. [+ સં. आचरण] ખોટું વર્તન, અસદાચરણ

**અસત્યાભાસ** પું. [+ સં. आभास] ન હોઈ શકે એવું દેખાય એ, 'પૅરૅડૉક્સ'

**અસત્યોત્પાદક** વિ. [+ સં. उत्पादक] જૂઠાણું ઊભું કરનાર

**અસત્શાસ્ત્ર** ન. [સં. असच्छास्त्र સંધિવાળા રૂપને બદલે સાદું રૂપ] જુઓ 'અસચ્છાસ્ત્ર.'

**અસત્સંકેત** (-સત્સઙ્કેત) પું. [સં.] અનીતિવાળી શરત

**અ-સત્સંગ** (-સત્સઙ્ગ) પું. [સં.] સત્સંગનો અભાવ. (૨) દુષ્ટનો સંગ

**અસત્સંસર્ગ** (-સત્સંસર્ગ) પું. [સં.] દુષ્ટની સોબત

**અસદર્થ** [સં. असत् + अर्थ, સંધિથી] ખોટો અર્થ, ખોટી સમજ. (૨) ખરાબ ધન. (૩) ખરાબ હેતુ [ભાગ

**અસદંશ** (-દંશ) પું. [સં. असत् + अंश, સંધિથી] ખરાબ

**અસદાગમ** પું. [સં. असत् + आगम, સંધિથી] અનીતિથી મેળવેલી આવક. (૨) નાસ્તિકોનું શાસ્ત્ર

**અસદાચરણ** ન. [સં. असत् + आचरण, સંધિથી], **અસદાચાર** પું. [असत् + आचार, સંધિથી] દુરાચરણ, દુષ્ટ રીતભાત

**અસદાચારી** વિ. [સં., પું.] દુરાચારી

**અસદાલાપ** પું. [સં. असत् + आलाप, સંધિથી] ખોટું બોલવું એ. (૨) નઠારો બોલ

**અસદુપદેશ** પું. [સં. असत् + उपदेश, સંધિથી] અનીતિ તરફ લઈ જનારી શિખામણ

**અસદુપાય** પું. [સં. असत् + उपाय, સંધિથી] ખોટી રીતનો ઉપાય, અપ્રામાણિક ઉપાય [ભિન્ન પ્રકારનું

**અ-સદૃશ** વિ. [સં.] મળતું આવતું ન હોય તેવું, અસમાન,

**અસદ્-ગતિ** સ્ત્રી. [સં. असत् + गति, સંધિથી] મરણ પછી થતી મનાતી અવગતિ. (૨) (લા.) નરકાવાસ

**અસદ્-ગ્રહ** પું. [સં. असत् + ग्रह, સંધિથી] ખોટો આગ્રહ, દુરાગ્રહ

**અસદ્-ગ્રાહ** પું. [સં. असत् + ग्राह, સંધિથી] અસદ્-ગ્રહ. (૨) ખરાબ યુક્તિ. (૩) અનુચિત દાનનો સ્વીકાર

**અસદ્ગ્રાહી** વિ. [સં., પું.] અનુચિત દાન લેનારું

**અસદ્ધેતુ** પું. [સં. असत् + हेतु, સંધિથી] ખરાબ ઉદ્દેશ. (૨) ખોટું કારણ આપવાથી થતો ભ્રમ. (તર્ક.) (૩) દોષવાળું કારણ. (તર્ક.)

**અસદ્-ભાવ** પું. [સં. असत् + भाव, સંધિથી] સદ્ભાવનો અભાવ. (૨) અણગમો, અરુચિ. (૪) ખરાબ અભિપ્રાય. (૫) તર્કના અવયવોના પ્રયોગોમાં થતો એક દોષ. (તર્ક.)

**અસદ્-ભાવના** સ્ત્રી. [સં. असत् + भावना, સંધિથી] અસત્ય વિચારણા, ખોટી કલ્પના [વિ. ખોટા રૂપવાળું

**અસદ્-રૂપ** ન. [સં. असत् + रूप, સંધિથી] ખોટું રૂપ. (૨)

**અસદ્-વર્તન** ન. [સં. असत् + वर्तन, સંધિથી] ખરાબ વર્તણૂક, દુરાચરણ [ અસત્ય-ભાષણ
**અસદ્-વાદ** પું. [સં. असत् + वाद, સંધિથી] જૂઠું બોલવું એ,
**અસદ્વાદી** વિ. [સં., પું.] જૂઠાબોલું
**અસદ્-વાસના** સ્ત્રી. [સં. असत् + वासना, સંધિથી] નઠારી વાસના [ વિચાર, ખરાબ મનસૂબો
**અસદ્-વિચાર** પું. [સં. असत् + विचार, સંધિથી] દુષ્ટ
**અસદ્-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં., असत् + वृत्ति, સંધિથી] ખરાબ વૃત્તિ, દુષ્ટ વલણ. (૨) હલકો ધંધો [ વ્યવહાર
**અસદ્-વ્યવહાર** પું. [સં. असत् + व्यवहार, સંધિથી ] અયોગ્ય
**અસન**[1] ન. [સં., પું.] એક પ્રકારનું ઝાડ, પીતસાલનું ઝાડ
**અસન**[2] વિ. [સં. अ-संज्ञ–> પ્રા. असन्न] ભાન વિનાનું (૨) અણસમજુ
**અસન-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અસન[1]' + 'વેલ'.] એ નામની એક વેલ
**અસનાઈ** સ્ત્રી. જુઓ 'આશનાઈ.'
**અસન્નારી** સ્ત્રી. [સં. असत् + नारी, સંધિથી] અસતી, કુલટા
**અ-સપત્ન** વિ. [સં.] જેને અપર માતાનો જણેલો ભાઈ નથી તેવું. (૨) (લા.) જેને હરીફ કે શત્રુ નથી તેવું
**અ-સપિંડ** (-પિણ્ડ) વિ. [સં.] પિંડદાન કરવાનો હક્ક પહોંચતો ન હોય તેવું, અસગોત્ર, જુદા ગોત્રનું, પરગોત્રી
**અ-સફલ(-ળ)** વિ. [સં.] જેને કે જેમાં કશું પરિણામ નથી આવ્યું તેવું, નિષ્ફળ
**અસફલ(-ળ)-તા** સ્ત્રી. [સં.] સફળતાનો અભાવ, નિષ્ફળતા
**અસબાબ** પું. [અર. 'સબબ્'નું બ. વ. 'અસ્બાબ્'–કારણ, ઉદ્દેશ. ફા. અર્થ] સામગ્રી, રાચરચીલું, સરંજામ, સરસામાન, 'ડેડ-સ્ટૉક'
**અ-સભ્ય** વિ. [સં.] સભામાં ભાગ ન લઈ શકે તેવું. (૨) (લા.) અવિનયી, અવિવેકી, તોછડું. (૩) અશ્લીલ, ગ્રામ્ય
**અસભ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] સભ્યતાનો અભાવ. (૨) અવિનય, અવિવેક, તોછડાઈ. (૩) જંગલિયત, 'બર્બરિઝમ'
**અ-સમ** વિ. [સં.] સમાન ન હોય તેવું, અણસરખું. (૨) અસામાન્ય, અસાધારણ. (૩) સપાટ નહિ તેવું, ટેકાઢૈયા-વાળું, વિષમ. (૪) છંદનાં ચારે ચરણ કે વધુ ચરણ જુદા માપનાં હોય તેવાં ચરણોનું. (પિં.)
**અ-સમકાલીન** વિ. [સં.] એક જ સમયનું ન હોય તેવું, જુદા સમયનું.
**અ-સમગ્ર** વિ. [સં.] સમગ્ર–બધું નહિ તેવું, અધૂરું, અપૂર્ણ
**અ-સમજ, ૦ણ** (-ણ્ય) જુઓ 'અ-સમઝ, ૦ણ.'
**અ-સમજુ** જુઓ 'અ-સમઝુ.'
**અ-સમજૂત** (-ત્ય), **–તી** જુઓ 'અ-સમઝૂત, –તી.'
**અ-સમ** (-ઝય) **૦ણ** (-ણ્ય) વિ. [+ જુઓ 'સમઝ.'] સમઝણનો અભાવ, અણ-સમઝ
**અ-સમઝણું** વિ. [ + જુઓ 'સમઝણું'.], **અ-સમઝુ** વિ. [+ જુઓ 'સમઝુ.'] સમઝણના અભાવવાળું, અણસમઝુ, અજ્ઞાની
**અ-સમઝૂત** (-ત્ય), **-તી** સ્ત્રી. [ + જુઓ 'સમઝૂત, –તી.'] સમાધાનનો અભાવ. (૨) ગેરસસઝ
**અસમ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસમાનતા
**અસમતા-માપક** વિ. [સં.] ગરમી માપવાનું 'U' આકારનું (એક સાધન) [ તોલપણું, 'ઇમ્બૅલૅન્સ'
**અ-સમતુલા** સ્ત્રી. [સં.] સરખું વજન ન હોવાપણું, અસમ-
**અ-સમતોલ** વિ. [સં.] ઓછા વત્તા વજનનું. (૨) સરખા વજનનું ન હોય તેવું. (૩) (લા.) ચંચળ, ચપળ
**અ-સમદર્શી** વિ. [સં., પું.] સરખી નજર વિનાનું, સમાન દૃષ્ટિ વિનાનું. (૨) પક્ષપાતી
**અ-સમદૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] સમાન દૃષ્ટિનો અભાવ. (૨) (લા.) ભેદભાવવાળી નજર. (૩) તેજનાં કિરણ નેત્રપટ ઉપર એક જ કેંદ્રમાં નહિ મળતાં લીટીમાં મળે તેવી દૃક્કાચ(લેન્સ)ની આંખના ઉપલા કઠણ પડ(કૉર્નિયા)ની ખામી, 'ઍસ્ટિગ્મૅટિઝમ'. (૪) વિ. જુઓ 'અ-સમદર્શી.'
**અ-સમધારણ** વિ. [+ જુઓ 'સમધારણ.'] હોય તેના કરતાં ઘણું અસમાન, વિષમ, 'ઍબ્નૉર્મલ'
**અ-સમય** પું. [સં.] અયોગ્ય સમય, કટાણું
**અસમયાનુરૂપ** વિ. [ + સં. अनुरूप] સમયને બંધબેસતું ન હોય તેવું
**અ-સમર્થ** વિ. [સં.] સમર્થ નથી તેવું, નિર્બળ. (૨) અકુશળ
**અસમર્થ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસમર્થ હોવાપણું
**અ-સમર્થિત** વિ. [સં.] જેની સચ્ચાઈ કે ખાતરી માટે કોઈ સમર્થન મળ્યું કે મળતું યા અપાયું નથી તેવું, 'અન્કન્ફર્મ્ડ'
**અ-સમર્પણ** ન. [સં.] સમર્પણનો અભાવ, નહિ આપવું એ
**અ-સમર્પિત** વિ. [સં.] જેનું સમર્પણ કરવામાં નથી આવ્યું તેવું, અનર્પિત, અનિવેદિત
**અસમ-લંબક** (–લમ્બક) પું. [સં.] ચારમાંથી કોઈ પણ બે બાજુ સમાંતર ન હોય તેવી આકૃતિ. (ગ.)
**અ-સમવાયી** વિ. [સં.] ઓતપ્રોત ન હોય તેવું. (૨) (લા.) આગંતુક, હંમેશનું ન હોય તેવું, આવી ચડેલું
**અસમ-વિદ્યુત્-માપક** વિ., ન. [ + સં. विद्युन्मापक ] વીજળીના પ્રવાહનું બળ માપવા વપરાતું સાધન, 'ડિફરેન્શિયલ ગૅલ્વૅનોમીટર' [ તેવો છંદ. (પિં.)
**અ-સમવૃત્ત** ન. [સં.] જેનાં ચરણ જુદા જુદા માપનાં હોય
**અસમ-વૃદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] ઝાડ કે છોડના અમુક ભાગનો કે માણસના કોઈ અંગનો વિશેષ પડતો વધારો
**અ-સમવેત** વિ. [સં.] સમવાય સંબંધ વિનાનું, ઓતપ્રોત ન હોય તેવું. (૨) (લા.) અસંગત, અસંબદ્ધ, જુદું પડતું
**અ-સમસ્ત** વિ. [સં.] એકત્ર ન હોય તેવું. (૨) સંક્ષિપ્ત ન હોય તેવું. (૩) સમાસના રૂપમાં જોડાયેલું ન હોય તેવું, છૂટા પદોના રૂપમાં રહેલું, વ્યસ્ત, 'ઍનૅલિટિક'. (વ્યા.)
**અ-સમંજસ** (–સમઞ્જસ) વિ. [સં.] છાજે નહિ તેવું, અનુચિત. (૨) મેળ ન ખાય તેવું, ઢંગધડા વિનાનું. (૩) અસ્પષ્ટ. (૪) મૂર્ખાઈ ભરેલું
**અ-સમાતું** વિ. [ + જુઓ 'સમાવું' + ગુ. 'તું' વ. કૃ. ] સમાય નહિ તેવું કે તેટલું. (૨) જેનો સમાવેશ ન થઈ શકે તેવું (માણસ). (૩) (લા.) હળીમળીને ન ચાલનારું
**અ-સમાદર** પું. [સં.] સમાદર–આદરભાવનો અભાવ, સન્માનનો અભાવ, અવગણના [તેવું, અવગણેલું
**અ-સમાદૃત** વિ. [સં.] જેનો સમાદર નથી કરવામાં આવ્યો

**અ-સમાદતિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અ-સમાદર.' [કરવાપણું
**અ-સમાધાન** ન. [સં.] સમાધાનનો અભાવ, નિકાલ ન
**અ-સમાધાનકારક** વિ. [સં.] સમાધાન ન કરનારું. (૨) ઝઘડો ચાલુ રાખનારું
**અ-સમાધિ** સ્ત્રી. [સં., પું.] ચિત્તની સ્વસ્થતાનો અભાવ, એકાગ્રતાનો અભાવ. (૨) મનની ગૂંચવણ કે મૂંઝવણ
**અસમાધિ-મરણ** ન. [સં.] દુઃખદ સ્થિતિમાં કે બાલભાવે એટલે અજ્ઞાન દશામાં હાયવોય કરતાં થતું મૃત્યુ. (જૈન.)
**અ-સમાધેય** વિ. [સં.] જેનો નિકાલ લાવી કે આપી ન શકાય તેવું
**અ-સમાન** વિ. [સં.] સરખું ન હોય તેવું, જુદું પડતું. (૨) વિજાતીય. (૩) બરોબરિયા વિનાનું, અજોડ. (૪) સપાટ નહિ તેવું, ટેકાટેયાવાળું
**અસમાન-તા** સ્ત્રી. [સં.] સમાનતાનો અભાવ
**અ-સમાપ્ત** વિ. [સં.] અપૂર્ણ, અધુરું
**અ-સમાપન** ન. [સં.] અપૂર્ણ રાખવું એ, અ-સમાપ્તિ
**અ-સમાપિત** વિ. [સં.] અ-સમાપ્ત, અધૂરું રાખેલું
**અ-સમાપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અસમાપન'.
**અ-સમાવર્તક, અ-સમાવૃત્ત(-ત્તિ)ક** વિ., પું. [સં.] ગુરુને ત્યાં અભ્યાસ પૂરો કરી હજી ઘેર પાછો ન ફર્યો હોય તેવો (વિદ્યાર્થી)
**અ-સમાહાર** પું. [સં.] એકઠું ન કરવાની ક્રિયા. (૨) મેળવી લેવાનો અભાવ. (૩) જુદા પડવાની ક્રિયા
**અ-સમાહાર્ય** વિ. [સં.] જેનો સમાહાર ન કરી શકાય તેવું, એકઠું કરી ન શકાય તેવું
**અ-સમાહિત** વિ. [સં.] સારી રીતે મૂકવામાં ન આવ્યું હોય તેવું. (૨) સમાધિ વિનાનું, ધ્યાનહીન. (૩) અસ્વસ્થ, બેચેન, અશાંત. (૪) ભૂંડું, અશ્લીલ. (જૈન.). (૫) મનના સંકલ્પ વિનાનું. (જૈન.)
**અ-સમાંતર** (-સમાન્તર) વિ. [સં. अ-सम+अन्तर] સરખા અંતરે આવેલું ન હોય તેવું. (૨) આડુંઅવળું, વાંકુંચૂકું
**અ-સમીક્ષિત** વિ. [સં.] સારી રીતે તપાસવામાં ન આવેલું, જેની સમીક્ષા કરવામાં નથી આવી તેવું
**અ-સમીચીન** વિ. [સં.] સારું નહિ તેવું, ખરાબ, અયોગ્ય
**અસમોત્પત્તિ** સ્ત્રી. [સં. अ-सम + उत्पत्ति] સ્વાભાવિક કરતાં તદ્દન જુદા પ્રકારની ઉત્પત્તિ, સરખા પ્રકારની ઉત્પત્તિનો અભાવ
**અ-સમ્યક** વિ. [સં. अ-सम्यक्] સારું નહિ તેવું, નઠારું. (૨) ખોટું, ભૂલ ભરેલું. (૩) શુદ્ધ જ્ઞાન જેને નથી મળ્યું તેવું. (જૈન.)
**અ-સર[1]** વિ. [+જુઓ 'સરવું'-ખસવું, ફરવું] (લા.) નુકસાન કરનારું. [૦ચરવું (રૂ.પ્ર.) ઘાસ સાથે રોગ ઉત્પન્ન કરે તેવું ઝેરી જંતુ કે જીવ ભૂલથી ખવાઈ જાય એ રીતે ઢોરનું ચરવું]
**અસર[2]** સ્ત્રી. [અર.] વસ્તુનો સારો કે માઠો પ્રભાવ કે છાપ પડે યા ગુણ-અવગુણ દાખવે એ. (૨) પાસ, રંગ, સોબતની છાપ. (૩) (લા.) લાગવગ. [૦ કરવી (રૂ. પ્ર.) ગુણ બતાવવો, પરિણામ બતાવવું, ૦થવી, ૦પહોંચવી (રૂ. પ્ર.) લાગણી અનુભવાવી. (૨) પાસ બેસવો]
**અસર-કારક** વિ. [+સં.], **અસર-કારી** વિ. [+સં., પું.] અસર કરનારું. (૨) ચોટ લગાડનારું. (૩) સચોટ, રામબાણ
**અ-સરલ(-ળ)** વિ. [સં.] સરળ નહિ તેવું, અઘરું, મુશ્કેલ. (૨) મહેનતથી થયેલું. (૩) જેનો સ્વભાવ સરળ નથી તેવું, વાંકા સ્વભાવવું
**અ-સરલ(-ળ)-તા** સ્ત્રી. [સં.] સરળતાનો અભાવ
**અસરાફ** વિ. [અર. 'અશ્રાફ્'-એ 'શરીફ'નું બ.વ.] પાપ વિનાનું નિર્દોષ અશરાફ, [(૩) ક્રિ. વિ. અવિરત રીતે, બારાબંધ
**અસરાર[1](-લ,-ળ)** વિ. ચાલુ, સતત. (૨) ભરપૂર, ભરેલું.
**અસરાર[2]** ન. [અર. 'સર્ર'નું બ.વ. 'અસ્રાર્'] છૂપો ભેદ. (૨) ખાનગી વાત. (૩) (લા.) ઝોડઝપટ
**અસરાલ(-ળ)** જુઓ 'અસરાર[1].'
**અસલ** વિ., ક્રિ.વિ. [અર. 'અસ્લ્'-જડ, મૂળ; તત્ત્વ, મૂળ વસ્તુ. ઉર્દૂમાં વિ.] મૂળ. (૨) પ્રાચીન. (૩) ઉત્તમ. (૪) ખરું, સાચું
**અસલિયત** સ્ત્રી. [+ફા. 'ઇય્યત્' પ્રત્યય] અસલ હોવાપણું
**અસલનું, અસલી** વિ. [જુઓ 'અસલ + ગુ. 'નું' છ. વિ. નો 'અનુગ', + 'ઈ' ત.પ્ર.] નકલી નહિ તેવું. મૂળ, (૨) જૂના સમયનું, પ્રાચીન
**અસલી-પસલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'પસલી'નો દ્વિર્ભાવ.] ફાગણ સુદિ ૧ થી ૧૫ સુધી છોકરીઓ ઓળખીતાંને ત્યાંથી જુવાર બાજરી વગેરે દાણા માગી લાવે એવું વ્રત
**અસલેખા** જુઓ 'અશલેખા.'
**અ-સવર્ણ** વિ. [સં.] સમાન રંગનું નહિ તેવું. (૨) સમાન જ્ઞાતિ-વંશનું નહિ તેવું. (૩) એક જ સ્થાન અને આભ્યંતર પ્રયત્નથી જે વર્ણ-અક્ષરોનું ઉચ્ચારણ નથી થતું તેવું, અસજાતીય. (વ્યા.)
**અસવર્ણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસવર્ણ હોવાપણું
**અ-સવર્ણ-વિવાહ** પું. [સં.] ભિન્ન ભિન્ન વર્ણ-જ્ઞાતિનાં સ્ત્રી-પુરુષનું લગ્ન, વર્ણાંતર લગ્ન
**અસવસી** સ્ત્રી. [જુઓ 'અસવસો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] બહુ ખાવાથી પેટમાં થતી અકળામણ, અસોસી
**અસવસો** પું. [સં. उच्छ्वास] (લા.) મનમાં થતી ચટપટી
**અસવાર** વિ. [ફા. અસ્વાર્ (અસ્પ્ + સવાર્)] ઘોડેસવાર. (૨) (લા.) કોઈ પણ પ્રાણી ઉપર સવાર થનારું. (૩) પું. ઘોડેસવાર માણસ. (૪) અશ્વારોહી સૈનિક
**અસવારી** સ્ત્રી. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઘોડા વગેરે વાહનો ઉપરનું આરોહણ, સવારી. (૨) ઘોડેસવારી સરઘસ (ખાસ કરી રાજવીઓનું)
**અ-સવ્ય** વિ. [સં.] સવ્ય-ડાબું નહિ તેવું, જમણું
**અ-સહ** વિ. [સં.] સહન ન કરનારું, ખમી ન ખાનારું
**અ-સહકાર** પું. [સં.] સહકારનો-સાથે કામ કરવાનો અભાવ, સાથે રહી કામ ન કરવું એ. (૨) ગાંધીજીએ સરકારનાં કામકાજમાં સાથ ન આપવાની પ્રક્રિયા શરૂ કરી ત્યારથી દેશમાં તે તે કામમાં મનદુઃખ કે એવા કારણે સાથ ન આપી સામુદાયિક વિરોધ વ્યક્ત કરવાની ક્રિયા
**અસહકાર-યુગ** પું. [સં.] ગાંધીજીની સ્વરાજ્યની અહિંસક લડતનો ઈ. સ. ૧૯૧૯ થી ૧૯૪૭ સુધીનો કાલ

**અસહકારી** વિ. [સં., પું.] અસહકારની પ્રવૃત્તિમાં ભાગ લેનારું. (૨) અસહકારને લગતું
**અ-સહજ** વિ. [સં.] સાથે જન્મેલું ન હોય તેવું. (૨) તાણીતોશીને કરેલું, અસ્વાભાવિક. (૩) બનાવટી, કૃત્રિમ
**અ-સહનીય** વિ. [સં.] જુઓ 'અ-સહ્ય'.
**અ-સહમતી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'સહમતી.'] જુદો મત કે અભિપ્રાય હોવાપણું, 'ડિસેન્ટ'
**અ-સહયોગ** પું. [સં.] સાથે મળી કામ ન કરવું એ, સાથ ન આપવો એ. (૨) અસહકાર
**અ-સહાનુભૂતિ** સ્ત્રી. [સં.] સહાનુભૂતિનો અભાવ, દિલસોજીનો અભાવ, લાગણી-વિહીનપણું
**અ-સહાય** વિ. [સં.] સહાયક વિનાનું. (૨) સંગાથ વિનાનું, એકલું. (૩) મદદ વિનાનું, નિરાધાર, લાચાર
**અસહાય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસહાય હોવાપણું
**અ-સહિષ્ણુ** વિ. [સં.] બીજાનો ઉત્કર્ષ સહન ન કરે તેવું, અદેખું. (૨) મતભેદ ખમી ન શકે તેવું. (૩) (લા.) તુંડમિજાજી, આકરા સ્વભાવનું
**અસહિષ્ણુ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસહિષ્ણુ હોવાપણું
**અ-સહ્ય** વિ. [સં.] સહન ન કરી શકાય તેવું, ખમી ન શકાય તેવું
**અસહ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસહ્ય હોવાપણું
**અ-સંકલિત** (-સઙ્કલિત) વિ. [સં.] જે એકત્રિત કરવામાં નથી આવ્યું તેવું. (૨) સંબંધ વિનાનું, નિરાળું, અલાયદું
**અ-સંકલ્પિત** (-સઙ્કલ્પિત) વિ. [સં.] જેને વિશે કોઈ મનસૂબો કરવામાં નથી આવ્યો તેવું, નહિ વિચારેલું, નહિ ધારેલું. (૨) નહિ નક્કી કરેલું
**અ-સંકીર્ણ** (-સઙ્કીર્ણ) વિ. [સં.] ન ગૂંચવાયેલું, સ્પષ્ટ. (૨) અમિશ્રિત, જુદું પડેલું
**અ-સંકુચિત** (-સઙ્કુચિત) વિ. [સં.] સંકોચાયેલું નહિ તેવું. (૨) સંકડાશ વિનાનું. (૩) (લા.) ઉદાર મનનું, વિશાળ મનનું
**અસંકુચિત-તા** (-સઙ્કુચિત-) સ્ત્રી. [સં.] અ-સંકોચ
**અ-સંકુલ** (-સઙ્કુલ) વિ. [સં.] ખીચોખીચ ન હોય તેવું, વિસ્તૃત. (૨) પરસ્પર અવિરુદ્ધ
**અ-સંકોચ** (-સઙ્કોચ) પું. [સં.] સંકોચનો અભાવ. (૨) સંકડાશનો અભાવ. (૩) (લા.) ક્ષોભનો અભાવ
**અ-સંખ્ય** (-સઙ્ખ્ય) વિ. [+ સં. સંખ્યા, બ.વ્રી.] જેની સંખ્યા-ગણતરી નથી તેવું, બેશુમાર, અગણિત
**અસંખ્ય-તા** (-સઙ્ખ્ય-) સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] અસંખ્ય હોવાપણું, અગણિતતા, અપારતા
**અસંખ્ય-ધા** (-સઙ્ખ્ય-) ક્રિ. વિ. [સં.] અસંખ્ય રીતે, અસંખ્ય પ્રકારે
**અ-સંખ્યાત** (-સઙ્ખ્યાત) વિ. [સં.] જેની ગણતરી નથી થઈ તેવું. (૨) અસંખ્ય [શકે તેવું, અસંખ્ય
**અસંખ્યેય** (-સઙ્ખ્યેય) વિ. [સં.] જેની ગણતરી ન થઈ
**અ-સંગ** (-સઙ્ગ) પું. [સં.] સંગનો અભાવ. (૨) અનાસક્તિ. (૩) પુરુષ કે આત્મા. (સાંખ્ય). (૩) વિ. અનાસક્ત, દુનિયાદારીના સંબંધોથી મુક્ત. (૪) સોબત વિનાનું, એકલું
**અ-સંગઠિત** (-સઙ્ગઠિત) વિ. [+ જુઓ 'સંગઠિત'.] એકઠું થઈને ન રહેલું, સંપ વગરનું. (૨) છૂટું છૂટું રહેલું
**અસંગઠિત-તા** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'સંગઠિત-તા.'] સંપનો અભાવ
**અ-સંગત** (-સઙ્ગત) વિ. [સં.] સંગત નહિ તેવું, બંધબેસતું આવે નહિ તેવું, સંબંધ વિનાનું. (૨) કોઈની સાથે મેળ ન ખાતું. (૩) (લા.) અઘટિત, અનુચિત, ગેરવાજબી
**અસંગત-તા** (-સઙ્ગત-) સ્ત્રી. [સં.] અસંગત હોવાપણું, મેળ કે સંબંધ ન મળવાપણું, કુમેળ
**અ-સંગતિ** (-સઙ્ગતિ) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અસંગત-તા'. (૨) અનિયમિતતા, 'એનોમલી'. (૩) ફેર, તફાવત, 'ડિસ્ક્રિપન્સી'. (૪) એ નામનો એક અર્થાલંકાર. (કાવ્ય.) [થવો એ
**અ-સંગમ** (-સઙ્ગમ) પું. [સં.] સંગમનો અભાવ, મેળાપ ન
**અસંગી** (-સઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] સંગ વિનાનું. (૨) અનાસક્ત. (૩) વેરાગી, ત્યાગી
**અ-સંગૃહીત** (-સઙ્ગૃહીત) વિ. [સં.] એકઠું ન કરેલું, સંઘરો કરાયો નથી તેવું. (૨) જેને આશ્રય આપવામાં આવ્યો નથી તેવું
**અ-સંગ્રહ** (-સઙ્ગ્રહ) પું. [સં.] સંગ્રહનો અભાવ, સંઘરો ન કરવાપણું. (૨) વિવાહ ન કરવાપણું. (જૈન.)
**અસંગ્રહી** (-સઙ્ગ્રહી) વિ. [સં., પું.] સંગ્રહ ન કરનારું, અપરિગ્રહી
**અ-સંચિત** (-સચ્ચિત) વિ. [સં.] સંચય ન કરાયો હોય તેવું, સંઘરો ન કર્યો હોય તેવું. (૨) ન. દેવાલયોના ત્રણ પ્રકારોમાંનો એ નામનો એક (જેમાં મૂર્તિ બેઠેલી હોય છે.) (સ્થા.)
**અ-સંજ્ઞ** (-સઞ્જ્ઞ) વિ. [સં.] જેની કોઈ સંજ્ઞા કે ઓળખ નથી તેવું. (૨) ચેતના વિનાનું, બેભાન. (૩) જડ, મૂર્ખ
**અસંજ્ઞી** (-સઞ્જ્ઞી) વિ. [સં., પું.] મન વડે જાણવાની શક્તિ વિનાનું [નથી તેવું. (૨) દુષ્ટ, નઠારું. (૩) અધર્મી
**અ-સંત** વિ. [+ જુઓ 'સંત.'] જે સંત નથી–સાધુ સ્વભાવનું
**અ-સંતતિક** (-સન્ત-) વિ. [સં.], -યું વિ. [જુઓ 'અ-સંતતિ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.], **અ-સંતાન** (-સન્તાન) વિ. [સં.] સંતાન નથી થયાં કે મરી ગયાં છે તેવું, નિઃસંતાન, વાંઝિયું
**અ-સંતુષ્ટ** (-સન્તુષ્ટ) વિ. [સં.] સંતોષ ન પામેલું, અતૃપ્ત. (૨) અપ્રસન્ન, નાખુશ, નારાજ, ઇતરાજ, ખફા
**અ-સંતુષ્ટિ** (-સન્તુષ્ટિ) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અ-સંતોષ (૧).'
**અ-સંતોષ** (-સન્તોષ) પું. [સં.] સંતોષનો અભાવ, અતૃપ્તિ. (૨) અપ્રસન્નતા, નારાજી
**અસંતોષ-કારક** (-સન્તોષ-) વિ. [સં.], **અસંતોષ-કારી** (-સન્તોષ-) વિ. [સં., પું.] અસંતોષ કરનારું
**અસંતોષી** (-સન્તોષી) વિ. [સં., પું.] સંતોષ નથી થતો તેવું, અસંતુષ્ટ [નથી રહ્યો તેવું, શંકારહિત
**અ-સંદિગ્ધ** (સન્દિગ્ધ) વિ. [સં.] જેના વિષયમાં કશો સંદેહ
**અસંદિગ્ધ-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન., **અ-સંદેહ** (-સન્દેહ) પું. [સં.] સંદેહનો અભાવ, નિઃશંકતા [આવ્યો નથી તેવું
**અ-સંધિત** (-સન્ધિત) વિ. [સં.] જેનો સાંધો જોડવામાં

**અ-સંધેય** (-સન્ધેય) વિ. [સં.] સાંધી-જોડી ન શકાય તેવું
**અ-સંનદ્ધ** (-સન્નદ્ધ) વિ. [સં.] હથિયાર ધારણ નથી કર્યાં તેવું. (૨) લડવા તૈયાર નથી થયું તેવું
**અ-સંનિધિ** (-સન્નિધિ) સ્ત્રી. [સં.] દૂર હોવાપણું, છેટા હોવાપણું [સારી રીતે મૂકયું ન હોય તેવું
**અ-સંનિહિત** વિ. [સં.] નજીક ન રાખેલું હોય તેવું, છેટેનું. (૨)
**અ-સંપન્ન** (-સમ્પન્ન) વિ. [સં.] નહિ મળેલું, અપ્રાપ્ત. (૨) સમૃદ્ધિ વિનાનું, સંપત્તિરહિત
**અસંપન્ન-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસંપન્ન હોવાપણું
**અ-સંપર્ક** (-સમ્પર્ક) પું. [સં.] સંપર્કનો અભાવ, અ-સમાગમ
**અ-સંપ્રજ્ઞ** (-સમ્પ્રજ્ઞ) વિ. [સં.] આંતર ચેતના જાગ્રત નથી થઈ તેવું, અભાન, 'અન્કૉન્શિયસ'
**અસંપ્રજ્ઞ-તા** (-સમ્પ્રજ્ઞ-) સ્ત્રી. [સં.] સંપ્રજ્ઞતાનો અભાવ, 'અન્કૉન્શિયસનેસ'
**અ-સંપ્રજ્ઞાત** (-સમ્પ્રજ્ઞાત-) વિ. [સં.] સારી રીતે જાણવામાં આવ્યું ન હોય તેવું. (૨) જ્ઞાતા-જ્ઞેય વગેરેના ભેદ વિનાનું, નિર્વિકલ્પ. (વેદાંત.)
**અ-સંપ્રમોષ** (-સમ્પ્રમોષ) પું. [સં.] ભૂંસાઈ ન જવું એ
**અ-સંપ્રાપ્ત** (-સમ્પ્રાપ્ત) વિ. [સં.] નહિ મળેલું કે મેળવેલું
**અ-સંપ્રાપ્તિ** (-સમ્પ્રાપ્તિ) સ્ત્રી. [સં.] નહિ મળવાપણું, અ-પ્રાપ્તિ [(૨) ઢંગધડા વિનાનું
**અ-સંબદ્ધ** (-સમ્બદ્ધ) વિ. [સં.] સંબંધ વિનાનું, મેળ વિનાનું.
**અસંબદ્ધ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસંબદ્ધ હોવાપણું
**અ-સંબંધ** (-સમ્બન્ધ) પું. [સં.] સંબંધનો અભાવ
**અ-સંબાધ** (-સમ્બાધ) વિ. [સં.] જેમાં કોઈ બાધા-અડચણ નથી તેવું, હરકત વિનાનું. (૨) (લા.) દુઃખ વિનાનું
**અ-સંબુદ્ધ** (-સમ્બુદ્ધ) વિ. [સં.] જ્ઞાનની દૃષ્ટિએ જાગ્રત ન થયેલું
**અ-સંભવ** (-સમ્ભવ) પું. [સં.] સંભવ–શકયતાનો અભાવ. (૨) હયાતીનો અભાવ. (૩) લક્ષણનો એ નામનો એક દોષ. (તર્ક.) [શકયતા નથી તેવું, અસંભાવ્ય
**અ-સંભવનીય** (-સમ્ભવનીય-) વિ. [સં.] જેની સંભાવના--
**અ-સંભવિત** (-સમ્ભવિત) વિ. [સં.] જે કદી બન્યું ન હોય તેવું, સંભવ વિનાનું, અશકય
**અસંભવિત-તા** (-સમ્ભવિત ) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અ-સંભવ'.
**અ-સંભાવના** (-સમ્ભાવના-) સ્ત્રી. [સં.] સંભાવનાનો અભાવ. અશકયતા. (૨) માનનો અભાવ. (૩) વિપરીત ભાવના, ઊલટો વિચાર. (૪) બ્રહ્મ નથી કે ઈશ્વર નથી અથવા જીવ અને બ્રહ્મ એક નથી એવી ભાવના. (વેદાંત.)
**અ-સંભાવનીય** (-સમ્ભાવનીય) વિ. [સં.] જેની સંભાવના થઈ--કરી ન શકાય તેવું
**અ-સંભાવિત** (-સમ્ભા) વિ. [સં.] જેની સંભાવના કરવામાં નથી આવી તેવું, જેનું અનુમાન નથી કરવામાં આવ્યું તેવું. (૨) પ્રતિષ્ઠા વિનાનું, અપ્રતિષ્ઠિત
**અસંભાવિતોપમા** (-સમ્ભાવિ-) સ્ત્રી. [+ સં. उपमा] ઉપમા અલંકારનો એક પ્રકાર. (કાવ્ય.)
**અ-સંભાવ્ય** (-સમ્ભાવ્ય) વિ. [સં.] અસંભાવનીય, અશકય. (૨) જેનું અનુમાન ન થઈ શકે તેવું, અકલ્પ્ય
**અ-સંભાષ્ય** (-સમ્ભાષ્ય) વિ. [સં.] જેની સાથે વાત કરવા જેવું નથી તેવું. (૨) જે વિશે વાત કરવા જેવું નથી તેવું
**અ-સંભૂત** (-સમ્ભૂત) વિ. [સં.] નહિ થયેલું. (૨) નહિ જન્મેલું
**અ-સંભૂતિ** (-સમ્ભૂતિ) સ્ત્રી. [સં.] અસ્તિત્વનો અભાવ. (૨) જન્મનો અભાવ. (૩) પ્રકૃતિ. (૪) જડવાદ
**અ-સંભ્રમ** (-સમ્ભ્રમ) પું. [સં.] સંભ્રમ–ભ્રાંતિનો અભાવ. (૨) શાંતિ, સ્વસ્થપણું, સ્થિરતા. (૩) (લા.) સાવધાની
**અ-સંભ્રાંત** (-સમ્ભ્રાન્ત) વિ. [સં.] જેને ભ્રમ નથી થયો તેવું, ભ્રાંતિ વિનાનું. (૨) જાગ્રત, પૂરા ભાનમાં રહેલું
**અ-સંમત** (-સમ્મત) વિ. [સં.] જેના વિષયમાં સંમતિ નથી મળી તેવું, અભિપ્રાય દરજ્જે સ્વીકારવામાં ન આવેલું
**અ-સંમતિ** (-સમ્મતિ) સ્ત્રી. [સં.] સંમતિનો અભાવ, અભિપ્રાય દરજ્જે અસ્વીકાર, અસહમતી, 'ડિસેન્ટ'
**અસંમતિ-નોંધ** (-સમ્મતિ-) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'નોંધ'.] અસંમતિની નોંધ મૂકવાપણું, 'મિનિટ (નોટ) ઑફ ડિસેન્ટ'
**અ-સંમાન** (-સમ્માન) ન. [સં.] સંમાનનો—આદરનો અભાવ, અનાદર, અપમાન [આવ્યો નથી તેવું, અપમાનિત
**અ-સંમાનિત** (-સમ્મા-) વિ. [સં.] જેનો આદર કરવામાં
**અ-સંમૂઢ** (-સમ્મૂઢ) વિ. [સં.] મોહ નથી પામ્યું તેવું, બુદ્ધિની દૃષ્ટિએ જાગ્રત. (૨) અનાસક્ત. (૩) સ્થિર નિશ્ચયવાળું
**અ-સંમોહ** (-સમ્મોહ) પું. [સં.] મોહનો સંપૂર્ણ અભાવ, બુદ્ધિની જાગ્રદવસ્થા, સાવધાની. (૨) શાંતિ, સ્થિરતા. (૩) નિશ્ચયની સંપૂર્ણ સ્થિરતા. (૪) સત્યજ્ઞાન
**અ-સંયત** (-સંય્યત) વિ. [સં.] સંયમ વિનાનું, નિગ્રહ વિનાનું. (૨) નિરંકુશ
**અસંયતાત્મા** (-સંય્યતાત્મા) વિ. [+ સં. आत्मा, પું.] જેનો આત્મા કાબૂમાં નથી તેવું. (૨) જેનું ચિત્ત કાબૂમાં નથી તેવું.
**અ-સંયમ** (-સંય્યમ) પું. [સં.] સંયમનો અભાવ, ઇંદ્રિયોનું બે-કાબૂપણું. અનિગ્રહ. (૨) વ્રતભંગ. (જૈન.)
**અ-સંયમિત** (-સંય્યમિત) વિ. [સં.] ઇંદ્રિયો ઉપર કાબૂ ન હોય તેવું, અનિગ્રહી
**અસંયમિત-તા** (-સંય્યમિત-) સ્ત્રી. [સં.] ઇંદ્રિયો ઉપરના કાબૂનું ન હોવાપણું, અસંયમ, અનિગ્રહ [અનિગ્રહી
**અ-સંયમી** (-સંય્યમી) વિ. [સં., પું.] સંયમ ન પાળનારું,
**અ-સંયુક્ત** (-સંય્યુક્ત) વિ. [સં.] નહિ જોડાયેલું, અલગ રહેલું. (૨) વ્યંજનો જોડાયેલા ન હોય તેવું. (વ્યા.) (૩) સ્વર-વ્યંજનની સંધિ ન થઈ હોય તેવું. (વ્યા.)
**અ-સંયુત** (-સંય્યુત) વિ. [સં.] નહિ જોડાયેલું. (૨) ન. રાજાને લાયક એક પ્રકારનું મહાલય. (સ્થા.)
**અ-સંયોગ** (-સંય્યોગ) પું. [સં.] સંયોગનો અભાવ, વિયોગ. (૨) તકની ખામી. (૩) ગ્રહોનો ખરાબ અસર કરે તેવો સંબંધ, કુયોગ. (જ્યો.)
**અસંયોગી** (-સંય્યોગી) વિ. [સં., પું.] સંયોગી નહિ તેવું
**અ-સંરક્ષિત** (-સંરક્ષિત) વિ. [સં.] જેનું રક્ષણ નથી કરવામાં આવ્યું તેવું, અ-રક્ષિત
**અ-સંરબ્ધ** (-સંરબ્ધ) વિ. [સં.] નહિ ઉશ્કેરાયેલું, ઉપાડો ન લીધો હોય તેવું, શાંત. (૨) ભય વિનાનું

**અ-સંરંભ** (સં-રમ્ભ) પું. [સં] પ્રાણીઓના વધનો વિચાર ન કરવાપણું [અલગ રહેલું

**અ-સંલગ્ન** (-સૅલ્લમ) વિ. [સં.] સંલગ્ન-વળગેલું નહિ તેવું,

**અસંલગ્ન-તા** (-સૅલ્લગ્નતા) સ્ત્રી. [સં.] અલગ હોવાપણું

**અ-સંવર** (-સઁવ્વર) પું. [સં.] ઇદ્રિયો ઉપરના કાબૂનો અભાવ. (જૈન.) (૨) કર્મનાં દ્વાર એટલે પાપનાં બારણાં બંધ ન રાખવાપણું, આસ્રવ. (જૈન.) [હોવાપણું, દુમેળ

**અ-સંવાદ** (-સઁવ્વાદ) પું. [સં.] સંવાદનો અભાવ, મેળ ન

**અ-સંવાદી** (-સઁવ્વાદી) વિ. [સં., પુ.], **-દ્ય** (-સઁવ્વાદ્ય) વિ. [સં.] મેળ વગરનું, અસંગત

**અ-સંવૃત** (-સઁવ્વૃત) વિ. [સં.] જેને ફરતું વીંટી લેવામાં નથી આવ્યું તેવું. (૨) નહિ ઢાંકેલું. (૩) પાપથી નહિ અટકેલું. (જૈન.) (૪) પ્રગટપણે દોષ લગાડી સાધુપણાને અપવિત્ર કરનાર. (જૈન.)

**અસંશય** (-સૅશય) પું, [સં.] સંશયનો અભાવ. (૨) વિ. જેને સંશય રહ્યો નથી તેવું, નિઃસંશય. (૩) ક્રિ. વિ. સંશય વિના, નિઃશંક રીતે

**અસંશયિત** (-સૅશયિત) વિ. [સં.] જેને વિશે સંશય-શંકા કરવામાં નથી આવેલ તેવું, નિઃસંદેહ [ન કરનારું

**અસંશયી** (-સૅશયી) વિ. [સં., પું.] સંશય વિનાનું, સંશય

**અ-સંશ્લિષ્ટ** (-સૅશ્લિષ્ટ) વિ. [સં.] સંશ્લેષ-મિલન ન પામ્યું હોય તેવું, અલગ, છૂટું રહેલું

**અ-સંસક્ત** (-સૅસક્ત) વિ. [સં.] આસક્તિ વિનાનું, અનાસક્ત

**અ-સંસર્ગ** (-સૅસર્ગ) પું. [સં.] સંસર્ગ-સંપર્કનો અભાવ. (૨) પરિચયનો અભાવ. (૩) અલગ હોવાપણું

**અ-સંસદીય** (-સૅસદીય) વિ. [સં.] સભા-સંસદ-પરિષદ વગેરે જાહેર સમારંભોની શિષ્ટતાની બહારનું કે શિષ્ટતાને ન શોભે તેવું, 'અન્-પાર્લમેન્ટરી'

**અ-સંસારી** (-સૅસારી) વિ. [સં., પું.] જગતના સંબંધનો જેને અભાવ છે તેવું, સંપૂર્ણ વિરક્ત

**અ-સંસ્કાર** (-સૅસ્કાર) પું. [સં.] સંસ્કારનો અભાવ. (૨) જેમાં કોઇપણ પ્રકારની સફાઈ નથી થઈ તેવી સ્થિતિ

**અસંસ્કારિ-તા** (-સૅસ્કારિતા) સ્ત્રી. [સં.] અસંસ્કારી હોવાપણું

**અસંસ્કારી** (-સૅસ્કારી) વિ. [સં., પું.] જેનો સંસ્કાર નથી થયો તેવું, સંસ્કાર વિનાનું

**અ-સંસ્કૃત** (-સૅસ્કૃત) વિ. [સં.] સાફ કરવામાં નથી આવ્યું તેવું. (૨) જેનો સંસ્કાર કરવામાં આવ્યો નથી તેવું, અસંસ્કારી. (૩) કેળવણી વિનાનું, અશિષ્ટ. (૪) નહિ શણગારેલું. (૫) પ્રાકૃત (ભાષા). (૬) વ્યાકરણના નિયમોથી વિરુદ્ધ. (વ્યા.) [જાણનારું

**અ-સંસ્કૃતજ્ઞ** (-સૅસ્કૃત॰) વિ. [સં.] સંસ્કૃત ભાષા ન

**અસંસ્કૃત-તા** (-સંકૃત॰) સ્ત્રી. [સં.] અસંસ્કાર. (૨) ગંદું હોવાપણું, અસ્વચ્છતા [અભાવ. સભ્યતાનો અભાવ

**અ-સંસ્કૃતિ** (-સૅસ્કૃતિ) સ્ત્રી. [સં.] સંસ્કૃતિ-સંસ્કારનો

**અસંસ્કૃતિ-કર** (-સૅસ્કૃતિ॰) વિ. [સં.] કુસંસ્કાર લાવે તેવું

**અ-સાક્ષર** વિ. [સં.] સાક્ષર નહિ તેવું, ઓછું ભણેલું. (૨) અભણ, અશિક્ષિત [આબરૂ વિનાનું, અપ્રતિષ્ઠિત

**અ-સાખ** વિ. [+જુઓ 'સાખ'-સાક્ષી.] સાખ વિનાનું,

**અ-સાચવટ**[1] (-ટચ) સ્ત્રી. [+જુઓ 'સાચવટ'.[1]] સાચવટનો અભાવ, જૂઠાણું. (૨) અપ્રામાણિકતા

**અ-સાચવટ**[2] (-ટચ), **-ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [+જુઓ 'સાચવવું' +ગુ. 'અટ'-'અણ' કૃ.પ્ર.] સાચવણનો અભાવ

**અસાઢ** જુઓ 'અશાડ'.

**અસાઢિયો** જુઓ 'અશાડિયો.'

**અસાઢી** જુઓ 'અશાઢી'.

**અ-સાત** ન. [સં.] દુઃખનો ભોગવટો. (જૈન.) (૨) જેના પરિણામે જીવ દુઃખ પામે તેવો વેદનીય કર્મનો એક ભેદ. (જૈન.) [પડવાની કે તૂટી પડવાની સ્થિતિ

**અ-સાતત્ય** ન. [સં.] સાતત્યનો અભાવ, વચ્ચે વચ્ચે અટકી

**અસાતના** જુઓ 'આસાતના'.

**અ-સાતા** સ્ત્રી. [+જુઓ 'સાતા'.] દુઃખ, અશાંતિ. (જૈન.)

**અ-સાત્ત્વિક** વિ. [સં.] સાત્ત્વિકતા વિનાનું, રાજસ-તામસ. (૨) દુર્ગુણી

**અસાત્ત્વિક-તા** સ્ત્રી. [સં.] સાત્ત્વિકતાનો અભાવ, રાજસ-તામસપણું. (૩) સારા ગુણોનો અભાવ

**અ-સાદૃશ્ય** ન. [સં.] સાદૃશ્ય-સરખાપણાનો અભાવ, ભિન્નતા

**અ-સાધારણ** વિ. [સં.] સાધારણ-સામાન્ય નહિ તેવું, અ-સામાન્ય. (૨) લોકોત્તર, અલૌકિક. (૩) ખાસ, વિશિષ્ટ. (૪) ખૂબ, પુષ્કળ, અમાપ. (૫) પું. એક પ્રકારનો હેત્વાભાસ. (તર્ક.)

**અસાધારણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસાધારણ હોવાપણું

**અસાધારણ-ધર્મ** પું. [સં.] વસ્તુનો ખાસ ગુણ-ધર્મ. (તર્ક.)

**અ-સાધિત** વિ. [સં.] નહિ સાધેલું, નહિ સંપન્ન કરેલું

**અ-સાધુ** વિ. [સં.] દુષ્ટ, ખરાબ, (૨) અશિષ્ટ, અવિનીત. (૩) (લા.) દુરાચારી. (૪) જેનું શબ્દસ્વરૂપ બગડેલું છે તેવું, અપભ્રષ્ટ. (વ્યા.)

**અસાધુ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] અસાધુ હોવાપણું

**અ-સાધુવ્રત** ન. [સં.] દુરાચરણ, (૨) વિ. દુરાચરણી

**અ-સાધ્ય** વિ. [સં.] સાધી ન શકાય તેવું, સિદ્ધ કરી ન શકાય તેવું. (૨) જેનો કાંઈ ઇલાજ ન થઈ શકે તેવું (રોગ વગેરે)

**અસાધ્ય-તા** વિ. [સં.] અસાધ્ય હોવાપણું

**અ-સાધ્વી** સ્ત્રી. [સં.] દુરાચારી સ્ત્રી, કુલટા

**અ-સાન** વિ. [+જુઓ 'સાન.'] સાન વિનાનું, અક્કલ વિનાનું, સમઝ વિનાનું

**અસામણ** જુઓ 'ઓસામણ'.

**અ-સામયિક** વિ. [સં.] સમયને બંધબેસતું ન હોય તેવું, સમય બહારનું, અકાલિક. (૨) કવખતનું, કવેળાનું

**અ-સામર્થ્ય** ન. [સં.] સામર્થ્યનો અભાવ, શક્તિ-બળનો અભાવ, નબળાઈ, દુર્બળતા

**અ-સામંજસ્ય** (-સામઞ્જસ્ય) ન. [સં.] સામંજસ્ય-યોગ્યતાનો અભાવ, અઘટિતપણું

**અ-સામાન્ય** વિ. [સં.] અસાધારણ, અસમાન. (૨) લોકોત્તર, અલૌકિક. (૩) ખાસ, વિશિષ્ટ. (૪) ખૂબ, પુષ્કળ. (૫) અનુપમ

**અસામાન્ય-તા** સ્ત્રી, [સં.] અસામાન્ય હોવાપણું

**અ-સામી** જુઓ 'આસામી'.

**અ-સામ્ય** ન. [સં.] સરખાપણાનો અભાવ, મળતા ન આવવાપણું, અ-સમાનતા [(૨) નિરર્થક. (૩) તુચ્છ

**અ-સાર** વિ. [સં.] સાર વિનાનું, સત્ત્વ વિનાનું, નિઃસત્ત્વ.

**અસાર-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસાર હોવાપણું

**અસારો** [અર. 'અર. 'ઉસારહ્'–નિચોવી લીધેલી વસ્તુનું તત્ત્વ] રેશમની વણેલી પાતળી દોરી. (૨) રેશમ ઉપર ચપડેલો તાર વીંટનાર વેપારી. [–રા વાટવા (રૂ. પ્ર.) રેશમના તારને વળ દઈ એને ક્યાંય વળગી ન રહે એ માટે લોખંડના સળિયા સાથે ઘસી મુલાયમ બનાવવા]

**અ-સાવધ** વિ. [સં. अ-सावधान] સચેત નહિ તેવું, ગાફેલ, બેદરકાર [ગફલત, બેદરકારી

**અસાવધ-તા** સ્ત્રી. [+સં., ત.પ્ર.] અસાવધ હોવાપણું,

**અ-સાવધાન** વિ. [સં.] જુઓ 'અસાવધ'.

**અસાવધાન-તા** સ્ત્રી. [સં.], **અ-સાવધાની** સ્ત્રી. [+ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'અસાવધ-તા.'

**અસાવરી** જુઓ 'આસાવરી'.

**અસાવવું** જુઓ 'ઓસાવવું'.

**અસાવળી** સ્ત્રી. એક જાતનું વસ્ત્ર

**અ-સાહજિક** વિ. [સં.] સાહજિક–સ્વાભાવિક નહિ તેવું, કૃત્રિમ [ન કરવાપણું

**અ-સાહસ** ન. [સં.] સાહસનો અભાવ, વગર વિચાર્યે કામ

**અ-સાહસિક** વિ. [સં.], **અ-સાહસી** વિ. [સં., પું.] સાહસ ન કરનારું, વગર વિચાર્યે કામ ન કરનારું, ધીર

**અ-સાહાય્ય, અ-સાહ્ય** વિ. [સં.] અસહાય, મદદ વિનાનું. (૨) નિરાધાર

**અસાળિયો** જુઓ 'અશેળિયો'.

**અ-સાંકેતિક** (-સાઙ્કેતિક) વિ. [સં.] જેને વિશે સંકેત કરવામાં આવ્યો ન હોય તેવું, અસૂચિત

**અસાંગરો(-ણો)** પું. બાળકને થતું વિયોગનું દુઃખ, બાળકને સ્નેહી જુદાં પડવાથી થતી માનસિક અસર

**અ-સાંત્વનીય** (-સાન્ત્વનીય) વિ. [સં.] દિલાસો ન આપવા જેવું, જેને શાંતિ ન આપી શકાય તેવું

**અ-સાંનિધ્ય** (-સાન્નિધ્ય) વિ. [સં.] નજીકમાં ન હોવાપણું, છેટાપણું, દૂર હોવાપણું, [અગાઉનું, પ્રાચીન. (૨) ભવિષ્યનું

**અ-સાંપ્રત, -તિક** (-સામ્પ્ર-) વિ. [સં.] હાલનું ન હોય તેવું,

**અ-સાંપ્રદાયિક** (-સામ્પ્ર-) વિ. [સં.] કોઈ પણ એક સંપ્રદાય કે પંથનું ન હોય તેવું. (૨) કોઈ પણ એક પરંપરાનું ન હોય તેવું [પણું. (૨) ધર્મનિરપેક્ષતા

**અસાંપ્રદાયિક-તા** (-સામ્પ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] સાંપ્રદાયિક ન હોવા-

**અ-સાંસતું** વિ. [+જુઓ 'સાંસતું.'] શ્વાસ અદ્ધર રહ્યો હોય તેવું

**અ-સાંસતાં** ક્રિ. વિ. [+ગુ. 'આં' અ. પ્ર.] અદ્ધર શ્વાસે

**અ-સાંસ્કારિક** (-સંસ્કારિક) વિ. [સં.] અસંસ્કારી, (૨) ગામડિયું

**અસિ** સ્ત્રી. [સં., પું.] તલવાર

**અસિ-કર્મ** ન. [સં.] તલવાર ચલાવવાનું કામ, વીરકર્મ. (૨) ઘાતકી કામ

**અસિ-ધર** વિ. [સં.] જેણે હાથમાં તલવાર ધારણ કરી છે તેવું

**અસિ-ધારા** સ્ત્રી. [સં.] તલવારની ધાર

**અસિધારા-વ્રત** ન. [સં.] (લા.) તલવારની ધાર ઉપર ચાલવા જેવું પૂરા જોખમનું આકરું વ્રત

**અસિ-પત્ર** ન. [સં.] તલવારનું ફળું. (૨) એ નામનું એક નરક. (સંજ્ઞા.) [નરક. (સંજ્ઞા.)

**અસિ-લતા** સ્ત્રી. [સં.] તલવારનું ફળું. (૨) એ નામનું એક

**અસિ-વ્રત** ન. [સં.] પતિ-પત્નીએ વચમાં ઉઘાડી તલવાર રાખી મૂકી બ્રહ્મચર્ય-વ્રત પાળવાની કરેલી આકરી પ્રતિજ્ઞા

**અ-સિત** વિ. [સં.] સફેદ નહિ તેવું, કાળું. (૨) અંધારિયું, કૃષ્ણ પક્ષનું

**અસિત-પક્ષ** પું. [સં.] કૃષ્ણ પક્ષ, અંધારિયું

**અ-સિદ્ધ** વિ. [સં.] સાધવામાં ન આવેલું. (૨) સાબિત ન થયેલું. (૩) અપૂર્ણ, અધૂરું. (૪) અપક્વ, કાચું

**અસિદ્ધ-તા, અ-સિદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] સિદ્ધ-સાબિત ન થવાપણું. (૨) નિષ્ફળતા

**અસિ-પદ** ન. [સં. असि (તું છે)+પદ, 'तत्त्वमसि'માંનું] 'તું છે' એ અર્થનો असि શબ્દ. (વેદાંત.)

**અ-સીમ** વિ. [સં. अ-सीमन्] અ-મર્યાદ, હદ વિનાનું, બેહદ, ઘણું જ ઘણું, પુષ્કળ, અપાર

**અસીમ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અપારતા, પુષ્કળપણું

**અસીર** પું. [અર.] કેદી, બંદીવાન

**અસીરી** સ્ત્રી. [+ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] કેદ

**અસીલ** વિ. [અર.] કુલીન, જાતવાન. (૨) સાલસ, ભલું. (૩) પું. જેના પક્ષે રહી વકીલ વકીલાત કરતો હોય તે વ્યક્તિ, કુળ [સાલસાઈ

**અસીલાઈ** સ્ત્રી. [+ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] કુલીનતા. (૨)

**અસીસું** જુઓ 'ઓશીકું'–'ઓસીસું.'.

**અસુ** પું., બ.વ. [સં.] પ્રાણ [મુશ્કેલ

**અ-સુકર** વિ. [સં.] કરવામાં અઘરું પડે તેવું, કઠણ, અઘરું,

**અ-સુખ** ન. [સં.] સુખનો અભાવ, દુઃખ

**અસુખ-(૦પ્ર)દ** વિ. [સં.] અસુખ લાવી આપનારું, દુઃખદ

**અ-સુખાકારી[1]** સ્ત્રી. [+સં. सुखाकार+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર] અનારોગ્ય, મંદવાડ, માંદગી

**અસુખાકારી[2]** વિ. [સં., પું.] અસુખ કરનારું

**અ-સુખી** વિ. [સં.,પું.] સુખરહિત, દુઃખી

**અ-સુગમ** વિ. [સં.] સુગમ નહિ તેવું, દુર્ગમ. (૨) સહેલાઈ-થી ન સમઝાતું, દુર્જ્ઞેય

**અ-સુઘડ** વિ. [+જુઓ 'સુઘડ'.] સુઘડ-ઘાટીલું ન હોય તેવું. (૨) સ્વચ્છતા ન જાળવનારું, અસ્વચ્છ, મેલું

**અસુઘડ-તા** સ્ત્રી. [+સં., ત.પ્ર.] સુઘડ ન હોવાપણું

**અસુ-ધર** વિ. [સં.], **અસુ-ધારી** વિ. [સં., પું.] પ્રાણધારી, ચેતન્યવાળું

**અ-સુપ્ત** વિ. [સં.] નહિ સૂતેલું, જાગતું

**અ-સુર[1]** વિ. [સં., વે.] બલિષ્ઠ. (૨) પું. વરુણનું એક નામ. (૩) દેવ. (૪) જરથુસ્ત્રીઓનો એક મહત્ત્વનો દેવ, 'અહુર'(મઝ્દ). (સંજ્ઞા.) (૫) એસીરિયાનો પ્રાચીન દેશ. (સંજ્ઞા.) (૬) એસીરિયાનું (પ્રજાજન). (સંજ્ઞા.)

**અ-સુર²** પું. [સં.] સુર નહિ તેવી જાતિનો પુરુષ, દાનવ, દૈત્ય. (૨) (લા.) નીચ કે ખરાબ માણસ (જેમાં કામ ક્રોધ વગેરે દુર્ગુણો અને દંભ દર્પ વગેરે લક્ષણો હોય તેવો)

**અસુર-ગુરુ** પું. [સં.] અસુરો-દાનવોના ગુરુ ઉશના, શુક્રાચાર્ય

**અસુર-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] અસુર હોવાપણું

**અસુર-પુરોહિત** પું. [સં.] જુઓ 'અસુર-ગુરુ'.

**અ-સુરભિ** વિ. [સં.] અસુંદર. (૨) સૌરભ-સુગંધ વિનાનું

**અસુર-રાજ** પું. [સં.] અસુરો-દાનવોનો સ્વામી (બલિરાજા બાણાસુર વગેરે તે તે અસુર રાજા)

**અસુરાચાર્ય** પું. [+સં. आचार्य] જુઓ 'અસુર-ગુરુ'.

**અસુરાધિપતિ** પું. [+સં. अधिपति] જુઓ 'અસુર-રાજ'.

**અસુરાંગના** (-રાઙ્ગના) સ્ત્રી. [+સં. अङ्गना] અસુરની સ્ત્રી

**અસુરાંતક** (-રાન્તક) વિ., પું. [+સં. अन्तक] અસુરોનો વિનાશ કરનાર　　　[અસુરની બોલી

**અસુરી** સ્ત્રી. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અસુરની સ્ત્રી. (૨)

**અસુરેશ, -શ્વર** પું. [+સં. ईश,-श्वर] જુઓ 'અસુર-રાજ'.

**અ-સુલભ** વિ. [સં.] સુલભ નથી તેવું, સરળતાથી ન મળે તેવું, દુર્લભ, દુષ્પ્રાપ

**અ-સુશ્રાવ્ય** વિ. [સં.] બહુ સાંભળવા જેવું નહિ તેવું. (૨) સાંભળવું બહુ ગમે નહિ તેવું

**અ-સુસંગત** (-સઙ્ગત) વિ. [સં.] સુસંગત નહિ તેવું, બરોબર લાગુ પડતું ન હોય તેવું

**અસુસંગત-તા** (-સઙ્ગત-) સ્ત્રી. [સં.] સુસંગતતાનો અભાવ

**અ-સુહૃદ** વિ., પું. [+સં. सुहृद्] હૃદયની લાગણી વિનાનું (૨) શત્રુ, વેરી, વિરોધી　　　[કૂબડું, વરવું

**અ-સુંદર** (-સુન્દર) વિ. [સં.] સુંદર નહિ તેવું, બદસૂરત,

**અ-સૂક્ષ્મ** વિ. [સં.] સૂક્ષ્મ નહિ તેવું. (૨) જાડું, સ્થૂલ, મોટું. (૩) ભારે, વજનદાર

**અ-સૂચિત** વિ. [સં.] સૂચવવામાં ન આવેલું, અનિર્દિષ્ટ

**અ-સૂઝ** (-ઝ્ય) સ્ત્રી. [+જુઓ 'સૂઝ.] સૂઝનો અભાવ

**અ-સૂઝતું** વિ. [+જુઓ 'સૂઝવું'+ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] ગોચરી કરવા જતી વેળા જે ખોરાક તૈયાર હોય તે સિવાયનું માગીને લીધેલું. (જૈન.)

**અ-સૂત્રિત** વિ. [સં.] દોરામાં નહિ પરોવેલું. (૨) સૂત્રના રૂપમાં ન મૂકેલું, ટૂંકા સ્વરૂપમાં ન કરેલું. (૩) બરોબર નહિ ગોઠવેલું, ઢંગધડા વિનાનું　　　[વિનાનું, નિર્લોભી

**અ-સૂમ** વિ. [+જુઓ 'સૂમ.'] સૂમ નહિ તેવું, કંજૂસાઈ

**અસૂયક** વિ. [સં.] અસૂયા-અદેખાઈ કરનારું

**અસૂયા** સ્ત્રી. [સં.] ઈર્ષ્યા, અદેખાઈ. (૨) દોષદર્શન

**અસૂયા-શીલ** વિ. [સં.] અસૂયા-અદેખાઈ કરવાના સ્વભાવવાળું, 'સીનિકલ' (ઉ.જો.)

**અસૂયાળું** વિ. [+ગુ. 'આળું' ત.પ્ર.] અસૂયાવાળું, અદેખું

**અસૂરે** ન. [સં. उत्सूरम् ક્રિ.વિ] સૂર્ય આથમ્યા પછીનો સમય. (૨) (લા.) મોડું, વિલંબ, વાર

**અસૂર-સવાર** ક્રિ.વિ. [+જુઓ 'સવાર'-પ્રાતઃકાલ]. વહેલાં મોડું, કવખતે

**અસૂરું** વિ. [+ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] ઘણી વાર લાગી હોય તેવું, મોડેથી નીકળેલું કે આવેલું

**અ-સૂર્ય¹** વિ. [સં.] સૂર્ય વગરનું, અંધકારગ્રસ્ત, વાદળિયું. (૨) પું. એક નરક. (જૈન.)　　　[પ્રદેશ. (સંજ્ઞા).

**અસૂર્ય²** પું. [સં.] અસુરોનો લોક. (સંજ્ઞા.) (૨) એસીરિયાનો

**અસૂ(-સો)દરો** પું. એક જંગલી ઝાડ, આસોતરો　　　[છોડેલું

**અ-સૃષ્ટ** વિ. [સં.] નહિ સરજેલું કે સરજાયેલું. (૨) નહિ

**અસેઠું** વિ. [ગ્રા.] અઘટિત, અયોગ્ય

**અસે-મસે** ક્રિ.વિ. [સં. मिष > પ્રા. मिस-બહાનું; 'મસ'નો દ્વિર્ભાવ] કોઈ પણ બહાને, બહાનાં કાઢી કાઢીને

**અ-સેવા** સ્ત્રી. [સં.] સેવાનો અભાવ, નોકરી ન કરવી એ

**અ-સેવન** ન. [સં.] સેવા ન કરવી એ. (૨) ઉપભોગ ન કરવો એ. (૩) ઉછેરનો અભાવ

**અ-સેવનીય** વિ. [સં.] જેની સેવા કરવા જેવું નથી તે. (૨) જે ભોગવવા જેવું નથી તે. (૩) જે ખાવામાં કામ ન લાગે તે

**અ-સેવિત** વિ. [સં.] જેનું સેવન કરવામાં નથી આવ્યું તેવું. (૨) જેની પરિચર્યા કરવામાં નથી આવી તેવું

**અ-સેવ્ય** વિ. [સં.] સેવન કે સેવા-પરિચર્યા કરાવાને યોગ્ય નથી તેવું

**અસેળિયો** જુઓ 'અશેળિયો'.　　　[અકોણું

**અસોંજું** (અસૉંજુ) વિ. [ગ્રા.] સમઝણ વગરનું, (૨)

**અસોંતરવું** (અસૉંતરૂં) અ.ક્રિ. [ગ્રા.] અંતરાશ જવું, ઉનાળ ચડવી. **અસોંતરાવું**. ભાવે, ક્રિ.

**અસોંદરો** (અસૉંદરો) જુઓ 'અસૂંદરો'.

**અ-સૌમ્ય** વિ. [સં.] સૌમ્ય પ્રકૃતિનું નથી તેવું, ઉગ્ર પ્રકૃતિનું. (૨) બિહામણું, ભયોત્પાદક. (૩) બેડોળ, કદરૂપું

**અ-સૌષ્ઠવ** ન. [સં.] સૌષ્ઠવ-અંગોના ઘાટીલાપણાનો અભાવ, બેડોળપણું

**અ-સૌહાર્દ** ન. [સં.] સૌહાર્દ-જાની મિત્રપણાનો અભાવ, ભાઈબંધીનો અભાવ　　　[સૂરતી, બેડોળપણું

**અ-સૌંદર્ય** (-સૌન્દર્ય) ન. [સં.] સુંદરતાનો અભાવ, બદ-

**અસ્કર** ન. [અર.] લશ્કર, સૈન્ય

**અસ્કરી** પું. [અર.] લશ્કરી સિપાઈ, સૈનિક

**અસ્કા(-સ્કયા)મત** જુઓ 'ઇસ્કામત'.

**અ-સ્ખલન** ન. [સં.] ભૂલ-ગલતી ન કરવાપણું

**અસ્ખલન-શીલ** વિ. [સં.] ભૂલ ન કરનારું, ચોક્કસાઈવાળું

**અ-સ્ખલિત** વિ. [સં.] સ્ખલન-ભૂલ કર્યા વિનાનું. (૨) વચ્ચે ખાંચો કે તૂટ પડયા વિનાનું, સતત, ચાલુ

**અસ્ખલિત-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસ્ખલિત હોવાપણું. (૨) અસ્ખલન　　　[પશ્ચમ'.

**અસ્ટમ-પસ્ટમ, અસ્ટંપસ્ટં** (-અસ્ટમ્પસ્ટમ્) જુઓ 'અષ્ટમ-

**અસ્ત** વિ. [સં.] ફેંકાઈ ગયેલું. (૨) આથમી ગયેલું. (૩) પું. સૂર્ય ચંદ્ર અને ગ્રહો વગેરેનું આથમી જવું એ. (૪) (લા.) પડતી. (૫) મરણ, નાશ

**અસ્ત-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] આથમવાનો સમય

**અસ્ત-ગમન** ન. [સં] આથમવા જવાની ક્રિયા

**અસ્ત-ગામી** વિ. [સં., પું.] આથમવા જનારું

**અસ્ત-ગિરિ** પું. [સં.] સૂર્ય-ચંદ્ર પશ્ચિમમાં અસ્ત થતા જોવામાં આવે છે ત્યાંનો કાલ્પનિક પર્વત. (સંજ્ઞા.)　[પશ્ચિમ દિશા

**અસ્ત-દિશા** સ્ત્રી. [સં.] આથમવાની દિશા, આથમણી દિશા,

**અસ્ત-પ્રભા** સ્ત્રી. [સં.] આથમતી-વેળાનો પ્રકાશ
**અ-સ્તબ્ધ** વિ. [સં.] ક્ષોભ ન પામેલું. (૨) આશ્ચર્યચકિત ન થયેલું. (૩) ચંચળ, સ્ફૂર્તિવાળું
**અસ્તબ્ધ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસ્તબ્ધ હોવાપણું
**અસ્તમન** ન. [સં.] આથમવાની ક્રિયા
**અસ્તમાન** વિ. [સંસ્કૃતાભાસી વર્ત.કૃ.] આથમતું. (૨) (લા.) નાશ પામતું
**અસ્તર** ન. [ફા. આસ્તર્] કપડાની અંદર સીવવામાં આવતું પડ. (૨) રંગ લગાવતાં પદાર્થ ઉપર ચડાવવામાં આવતું પડ. (૩) રસ્તા વગેરે ઉપર ચડાવવામાં આવતું ડામર વગેરેનું પડ [સિક્કો, સોનામહોર
**અસ્તરચું** ન. [અં. સ્ટર્લિંગ] સોનાનો ઇગ્લૅન્ડનો ચલણી
**અસ્તરી** સ્ત્રી. [પોર્ચુ. ઇસ્તરી] ધોયેલાં કપડાં ઉપર સફાઈ અને કડકાઈ લાવવા માટે ફેરવવાનું ગરમી સાચવતું લોખંડનું સાધન, અસ્ત્રી, ઇસ્ત્રી
**અસ્તરો** પું. [ફા. ઉસ્તુરહ્] હજામત કરવાનું સાધન, અસ્ત્રો, સજિયો. [**અવળો અસ્તરે મૂંડવું** (રૂ. પ્ર.) ઊંધુંચત્તું સમજાવી પૈસા પડાવી લેવા. **ત્લેવો** (રૂ. પ્ર.) આળસુ થઈ બેસી રહેવું]
**અસ્ત-લગ્ન** ન. [સં.] કોઈ આકાશી પદાર્થ આથમતો હોય ત્યારે પશ્ચિમ ક્ષિતિજને અડકતારું ક્રાંતિવૃત્તનું બિંદુ. (જ્યો.)
**અ-સ્તવનીય** વિ. [સં.] સ્તવન ન કરવા જેવું, વખાણવા યોગ્ય નહિ તેવું
**અસ્ત-વ્યસ્ત** વિ. [સં.] ઊંધુંચત્તું, ઉલટસૂલટ. (૨) ફેંદી નખાયેલું. (૩) વેરણછેરણ પડેલું, વીખરાયેલું
**અસ્તવ્યસ્ત-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસ્તવ્યસ્ત હોવાપણું
**અસ્ત-શિખર, અસ્ત-શૃંગ** (-શૃઙ્ગ) ન. [સં.] કાલ્પનિક અસ્તગિરિનું શિખર, ક્ષિતિજ (પશ્ચિમ દિશાની)
**અસ્ત-સૂર્ય** પું. [સં.] કોઈ પણ આકાશી પદાર્થના અંશને છ વડે ભાગવાથી જે આવે તેટલી ઘડી અને એ પદાર્થનું અસ્તલગ્ન એ બેની મદદથી વિલોમ લગ્ન કાઢી એમાં છ રાશિ ઉમેરવાથી અથવા બાદ કરવાથી જે આવે તે, અસ્તાર્ક. (જ્યો.)
**અસ્તળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [ગ્રા.] આંબલીના ઝાડમાં દેવનું સ્થાનક કરવામાં આવ્યું હોય તે સ્થાન [નાશ પામેલું
**અસ્તં-ગત** (અસ્તઙ્ગત) વિ. [સં.] આથમી ગયેલું. (૨) (લા.)
**અસ્તા(-સ્થા)ઈ** સ્ત્રી. [સં. સ્થાયી પું.] ગાનના ત્રણ ભાગોમાંનો પહેલો ભાગ, ધ્રુવ, ટેક
**અસ્તાચલ**(-ળ) પું. [સં. अस्त + अचल], **અસ્તાદ્રિ** પું. [+ સં. अद्रि] સૂર્ય-ચંદ્ર જે ક્ષિતિજમાં આથમતા લાગે છે ત્યાંનો કાલ્પનિક પર્વત, અસ્તગિરિ. (સંજ્ઞા.)
**અસ્તાર્ક** પું. [સં. अस्त + अर्क] જુઓ 'અસ્ત-સૂર્ય'.
**અસ્તાવસ્તા** સ્ત્રી. [સં. अस्त-व्यस्तता] જુઓ 'અસ્તવ્યસ્ત-તા'.
**અસ્તિ** સ્ત્રી. [સં. अस् ધાતુના કર્તરિ વર્ત.કા., ત્રી.પુ., એ.વ.નો નામ તરીકે પ્રયોગ] હસ્તી, હયાતી
**અસ્તિ-કાય** વિ., પું. [સં.] જેને વિશે 'છે' એમ કહી શકાય તે, સૂક્ષ્મમાં સૂક્ષ્મ અંશના સમૂહરૂપ પદાર્થ. (જૈન.)
**અસ્તિ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] હયાતી, હોવાપણું
**અસ્તિત્વ-બોધક, અસ્તિત્વ-વાચક** વિ. [સં.] હયાતી બતાવનારું. (૨) હકાર કે સંમતિ બતાવનારું, 'ઍફર્મેટિવ'
**અસ્તિત્વ-વાદ** પું. [સં.] હમેશાં હયાતી હોવા વિશેનો મત-સિદ્ધાંત, અસ્તિસદ્વાદ, 'એક્ઝિસ્ટન્શિયાલિઝમ' (ઉ. જો.)
**અસ્તિત્વવાદી** વિ. [સં., પું.] અસ્તિત્વવાદમાં માનનારું
**અસ્તિ-નાસ્તિ** સ્ત્રી. [સં. अस्ति + न + अस्ति વર્ત., ત્રી. પું., એ. વ.] છે અને નથી એવું હોવાપણું, સાચુંયે ખરું અને ખોટુંયે ખરું એવો ભાવ
**અસ્તિ-નાસ્તિ-રૂપાંતર** (-રૂપાન્તર) ન. [સં.] અસ્તિરૂપને નાસ્તિરૂપમાં અને નાસ્તિરૂપને અસ્તિરૂપમાં ફેરવવાની ક્રિયા, વિપરીતકરણ 'ઑબ્વ-ર્ઝન' (શા.વિ.) [પક્ષ
**અસ્તિ-પક્ષ** પું. [સં.] 'છે' એવું બતાવનારો પક્ષ, અનુકૂળ
**અસ્તિ-ભાવ** પું. [સં.] 'છે' એવી સ્થિતિ, હયાતી
**અસ્તિ-માન** વિ. [+ સં. °मान्] હયાતીવાળું, જીવંત, જીવવાળું ['પૉઝિટિવ'
**અસ્તિ-રૂપ** વિ. [સં.] હકારબોધક, ભાવાત્મક, અસ્તિવાચી,
**અસ્તિ-વાક્ય** ન. [સં.] હકારબોધક વાક્ય, 'ઍફર્મેશન'
**અસ્તિ-વાચક** વિ. [સં.], **અસ્તિ-વાચી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અસ્તિ-રૂપ.'
**અસ્તિ-સદ્વાદ** પું. [સં.] જુઓ 'અસ્તિત્વ-વાદ'. (ર. છો. પ.)
**અસ્તિસદ્વાદી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અસ્તિત્વવાદી.'
**અસ્તુ** કે.પ્ર. [સં. अस्तु આજ્ઞા. કર્તરિ, ત્રી. પું., એ. વ.] તથાસ્તુ, તારા ભાગ્ય પ્રમાણે થાઓ એ ભાવનો ઉદ્ગાર (૨) ઠીક છે એવો ઉદ્ગાર, ભલે, વારુ
**અસ્તું** વિ. [સં. अ-सत् દ્વારા ગુ.](લા.) છાનું, છૂપું, અછતું
**અ-સ્તેય** ન. [સં.] ચોરીનો અભાવ. (૨) વાણી મન અને કર્મથી પારકી વસ્તુ તરફ નિઃસ્પૃહ વૃત્તિ
**અસ્તેય-વ્રત** ન. [સં.] ચોરી ન કરવાની પ્રતિજ્ઞા
**અસ્તોદય** પું. [સં. अस्त + उदय] ઊગવા અને આથમવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) ચડતી-પડતી
**અસ્તોન્મુખ** વિ. [સં. अस्त + उन्मुख] લગભગ આથમવા આવેલું, આથમવાની અણી ઉપર આવેલું
**અસ્ત્ર** ન. [સં.] ફેંકવાનું કોઈપણ સર્વસામાન્ય શસ્ત્ર-હથિયાર, પ્રક્ષેપાસ્ત્ર. (૨) પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે મંત્રબળથી ફેંકવામાં આવતું મનાતું હતું તે હથિયાર
**અસ્ત્ર-ધારક** વિ. [સં.], **અસ્ત્રધારી** વિ. [સં., પું.] અસ્ત્ર ધારણ કરનાર (સૈનિક, યોદ્ધો)
**અસ્ત્ર-ધારણ** ન. [સં.] હથિયારથી સજ્જ થવાની ક્રિયા
**અસ્ત્ર-મંત્ર** (-મન્ત્ર) પું. [સં.] અસ્ત્ર છોડતી અને પાછું ખેંચી લેતી વેળા બોલવામાં આવતો મંત્ર
**અસ્ત્ર-યુદ્ધ** ન. [સં.] અસ્ત્રોથી થતી લડાઈ. (૨) સામસામા મંત્ર ભણી ફેંકવામાં આવતાં અસ્ત્રોથી લડાતી લડાઈ
**અસ્ત્ર-લાઘવ** ન. [સં.] ફેંકવાનાં હથિયાર વાપરવાની નિપુણતા
**અસ્ત્ર-વિદ્** વિ. [+ સં. विद्] અસ્ત્રવિદ્યાનું જ્ઞાન ધરાવનાર
**અસ્ત્ર-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] અસ્ત્ર ફેંકવાની કળા. (૨) યુદ્ધશાસ્ત્ર
**અસ્ત્ર-વિધાન** ન. [સં.] અસ્ત્ર-રચના. (૨) હથિયારનો કાયદો
**અસ્ત્ર-વિહીન** વિ. [સં.] હથિયાર વિનાનું [અસ્ત્રોનો વરસાદ
**અસ્ત્ર-વૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] અસ્ત્રો પ્રબળ રીતે નાખવાની ક્રિયા,

**અસ્ત્ર-વેદ** પું. [સં.] અસ્ત્રવિદ્યા, યુદ્ધશાસ્ત્ર, ધનુર્વેદ

**અસ્ત્ર-વૈદ્ય** પું. [સં.] વાઢકાપ કરનારો વૈદ્ય, 'સર્જ્યન'

**અસ્ત્ર-શસ્ત્ર** ન., બ. વ. [સં.] ફેંકીને અને હાથમાં રાખીને ઉપયોગમાં લેવાતું તે તે હથિયાર

**અસ્ત્ર-શાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] અસ્ત્રો રાખવાનું મકાન, અસ્ત્રાગાર, આયુધશાળા, અસ્ત્રાલય, શસ્ત્રાગાર

**અસ્ત્ર-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] યુદ્ધશાસ્ત્ર, અસ્ત્રવિદ્યા

**અસ્ત્ર-શિક્ષા** સ્ત્રી., **અસ્ત્ર-શિક્ષણ** ન. [સં.] અસ્ત્રોનો ઉપયોગ કરવાની તાલીમ

**અસ્ત્ર-સિદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] હથિયાર વાપરવાની ક્રિયામાં નિપુણતા

**અસ્ત્ર-હીન** વિ. [સં.] અસ્ત્ર વિનાનું

**અસ્ત્રાગાર** ન. [+સં. अगार] જુઓ 'અસ્ત્ર-શાલા'.

**અસ્ત્રાઘાત** પું. [+સં. आ-घात] હથિયારનો માર

**અસ્ત્રાલય** ન. [+સં. आ-लय પું., ન.] જુઓ 'અસ્ત્ર-શાલા'.

**અસ્ત્રાહત** વિ. [+સં. आ-हत] અસ્ત્રથી ઘવાયેલું

**અસ્ત્રી**[1] વિ. [સં., પું.] અસ્ત્રધારી

**અસ્ત્રી**[2] જુઓ 'અસ્તરી.'

**અ-સ્ત્રીક** વિ. [સં.] સ્ત્રી વિનાનું

**અસ્ત્રી-ચરિતર** ન. [સં. स्त्री-चरित्र, અર્વા. તદ્ભવ] સ્ત્રીના કરેલા ઢોંગ, પોતાનો હેતુ સાધવા માટે સ્ત્રીથી કરાતી યુક્તિ-પ્રયુક્તિ

**અસ્ત્રો** જુઓ 'અસ્તરો.'

**અસ્થાઈ** જુઓ 'અસ્તાઈ.'

**અ-સ્થાન** ન. [સં.] અયોગ્ય સ્થાન, અણઘટતી જગ્યા

**અ-સ્થાનિક** વિ. [સં.] મૂળ સ્થાનનું નહિ તેવું, બહારથી આવીને રહેલું [અણઘટતું

**અ-સ્થાનીય** વિ. [સં.] બહારથી આવીને વસેલું. (૨)

**અ-સ્થાને** ક્રિ.વિ. [સં., સા.વિ., એ.વ.] અયોગ્ય, અણઘટતું

**અ-સ્થાયી** વિ. [સં., પું.] સ્થિર ન રહેનારું, ચંચલ, ચલાયમાન, અનિત્ય. (૨) એક સ્થળે સ્થિર વસવાટ ન કરનારું, 'નોમૅડિક'. (૩) પું., સ્ત્રી. [સં., પું.] સંગીતમાં ટેકની કડી, ધ્રુવ. (સંગીત.) [જંગમ

**અ-સ્થાવર** વિ. [સં.] એક જગ્યાએ સ્થિર ન રહે તેવું,

**અસ્થિ** ન. [સં.] હાડકું. (૨) ન., બ.વ. શબની બાળી નાખ્યા પછીની રાખમાંથી વીણવામાં આવતી હાડકાંની કરચો, ફૂલ

**અસ્થિ-અંગ-વ્યાયામ** (-અઙ્ગ) પું. [સં., સંધિ નથી કરી.] શરીરનાં હાડકાં અને અંગોને એની સ્વસ્થતા માટે કરવામાં આવતી શરીર ઉપરની માલીસ વગેરે ક્રિયા, 'ઑસ્ટિયો-ફિઝિયો-થેરાપી'

**અસ્થિ-કેંદ્ર** (-કેન્દ્ર) ન. [સં.] કૂર્ચામાંથી હાડકું બનવાની શરૂઆત જ્યાંથી થાય તે ભાગ, 'સેન્ટર ઑફ ઑસિફિકેશન'

**અસ્થિ-દોષ** પું. [સં.] બાળકને થતો હાડકાંનો એક રોગ

**અસ્થિ-પ(-પિં)જર** (-પ(-પિ)ઞ્જર) ન. [સં., પું.], હાડપિંજર, હાડકાંનું માળખું

**અસ્થિ-બંધ** (-બન્ધ) પું. [સં.] સાંધા આગળથી હાડકાં છૂટાં પડી ન જાય એ માટેનો સ્નાયુનો મજબૂત પટો, હાડબંધન

**અસ્થિ-ભંગ** (-ભઙ્ગ) પું. [સં.] હાડકાની ભાંગતૂટ, 'ફ્રેક્ચર'

**અસ્થિ-મય** વિ. [સં.] હાડકાંથી ભરેલું, હાડકાંમય. (૨) હાડકાંનું માળખું હોય તેવું [માવો

**અસ્થિ-મેદ** પું. [સં.] હાડકાના પોલાણમાં રહેલો પોચો

**અ-સ્થિર** વિ. [સં.] સ્થિર નહિ તેવું, ચંચળ, અધ્રુવ. (૨) અ-વ્યવસ્થિત

**અસ્થિર-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસ્થિર હોવાપણું

**અસ્થિ-રાશિ** પું. [સં.] હાડકાંનો ઢગલો

**અસ્થિ-રોગ** પું. [સં.] હાડકાંનો રોગ

**અસ્થિ-વિજ્ઞાન** ન., **અસ્થિ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] હાડકાં સંબંધી વિદ્યા, 'ઑસ્ટિયોલૉજી'

**અસ્થિ-વિસર્જન** ન. [સં.] મરેલાંને બાળ્યા પછીથી લીધેલાં ફૂલ કોઈ તીર્થના પાણીમાં પધરાવવાની ક્રિયા

**અસ્થિ-વ્રણ** ન. [સં., પું., ન.] હાડકાનો જખમ

**અસ્થિ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] જુઓ 'અસ્થિ-વિજ્ઞાન'.

**અસ્થિ-શોફ** પું. [સં.] હાડકાનો સોજો

**અસ્થિ-શોષ** પું. [સં.] હાડકાનું સુકાઈ જવું એ

**અસ્થિ-સમર્પણ** ન. [સં.] જુઓ 'અસ્થિ-વિસર્જન.'

**અસ્થિ-સંચય** (-સઞ્ચય) પું. [સં.] બળી ગયેલી ચિતામાંથી તીર્થમાં પધરાવવા હાડકાંની પતરીઓ એકઠી કરવાની ક્રિયા

**અસ્થિ-સંધિ** (-સન્ધિ) સ્ત્રી. [સં., પું.] હાડકાંનો સાંધો

**અસ્થિ-સિંચન** (-સિઞ્ચન) ન. [સં.] શબ બળી ગયા પછી ચિતાને ઠારી નાખવાની ક્રિયા [અશુદ્ધ

**અ-સ્નાત** વિ. [સં.] નહિ નાહેલું. (૨) (લા.) અપવિત્ર,

**અ-સ્નાતક** વિ. [સં.] વિશ્વવિદ્યાલયની સ્નાતક કક્ષા(બી. એ. વગેરેની કક્ષા)ની પરીક્ષા નથી આપી તેવું, 'અન્ડર-ગ્રૅજ્યુએટ' [વિનાનું. પ્રેમ વિનાનું

**અ-સ્નિગ્ધ** વિ. [સં.] ચીકાશ વિનાનું. (૨) સ્નેહ-લાગણી

**અ-સ્પર્શ** પું. [સં.] સ્પર્શનો અભાવ, નહિ અડકવાપણું, નવેદ. (૨) 'ક' થી 'મ' સિવાયનો તે તે વ્યંજન, અવર્ગીય વ્યંજન. (વ્યા.)

**અસ્પર્શન** ન. [સં.] જુઓ 'અસ્પર્શ (૧).'

**અ-સ્પર્શનીય** વિ. [સં.] સ્પર્શ ન કરવા જેવું, અસ્પૃશ્ય

**અ-સ્પર્શિત** વિ. [સં. अस्पृष्ट] જેને સ્પર્શ કરવામાં નથી આવ્યો તેવું

**અ-સ્પર્શ્ય** વિ. [સં. अस्पृश्य] જુઓ 'અ-સ્પર્શનીય'.

**અ-સ્પષ્ટ** વિ. [સં.] સ્પષ્ટ નથી તેવું, ઝાંખું. (૨) ન સમઝાય તેવું, અસ્ફુટ. (૩) સંદેહવાળું

**અસ્પષ્ટ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસ્પષ્ટ હોવાપણું

**અસ્પષ્ટાર્થ** વિ. [+સં. अर्थ] જેમાં અર્થ સ્પષ્ટ નથી તેવું, સંદિગ્ધ અર્થવાળું

**અ-સ્પંદ** (-સ્પન્દ) પું. [સં.] ધ્રુજારી વિનાનું, સ્થિર, ગતિહીન

**અ-સ્પૃશ્ય** વિ. [સં.] અડકવા જેવું નથી તેવું, અડિયે તો અભડાઈ જવાય તેવું. (૨) અપવિત્ર, અશુદ્ધ. (૩) ન અડકવા જેવી ગણાયેલી જાતિનું, અછૂત

**અસ્પૃશ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસ્પૃશ્ય હોવાપણું

**અસ્પૃશ્યતા-નિવારણ** ન. [સં.] અસ્પૃશ્યતાને દૂર કરવાપણું

**અસ્પૃશ્યોદ્ધાર** પું. [+સં. उद्धार] અસ્પૃશ્ય મનાયેલી હિંદુ કોમોને ઊંચે લાવવાની ક્રિયા, અછૂતોદ્ધાર

**અ-સ્પૃહ** વિ. [સં.] સ્પૃહા વિનાનું. કામના વિનાનું, નિઃસ્પૃહ
**અ-સ્પૃહણીય** વિ. [સં.] સ્પૃહા–ઝંખના ન કરવા જેવું
**અ-સ્પૃહા** સ્ત્રી. [સં.] ઝંખનાનો અભાવ
**અ-સ્ફટિક** વિ, [સં.] ઘાટઘૂટ વિનાનું, જેના પાસા પડ્યા નથી તેવું, 'ઍમૉર્ફસ' (અ. ત્રિ.)
**અ-સ્ફુટ** વિ. [સં.] નહિ ખીલેલું, અવિકસિત. (૨) અસ્પષ્ટ, અવ્યક્ત. (૩) (લા.) તોતડું, બડબડિયું. (૪) સંદિગ્ધ
**અસ્ફુટ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અ-સ્ફુટ હોવાપણું
**અ-સ્ફુટિત** વિ. [સં.] નહિ ખીલેલું, અવિકસિત
**અસ્ફુટિત-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસ્ફુટિત હોવાપણું. અ-વિકસિતતા
**અ-સ્ફોટક** વિ. [સં.] સ્ફોટક નહિ–ધડાકો થાય નહિ તેવું
**અસ્ફોટક-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસ્ફોટક હોવાપણું
**અસ્બાબ** જુઓ 'અસબાબ.'
**અસ્મત** જુઓ 'ઇસ્મત.'
**અસ્મદીય** વિ. [સં.] અમારું. (૨) આપણું
**અસ્મદીય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અમારાપણું. (૨) આપણાપણું
**અ-સ્મરણ** ન. [સં.] સ્મરણનો અભાવ, વિસ્મરણ, વિસ્મૃતિ
**અ-સ્મરણીય, અ-સ્મર્તવ્ય, અ-સ્મર્ય** વિ. [સં.] યાદ ન કરવા જેવું
**અસ્માદૃશ** વિ. [સં.] અમારા જેવું. (૨) આપણા જેવું
**અ-સ્માર્ત** વિ. [સં.] સ્મૃતિઓ–ધર્મશાસ્ત્ર પ્રમાણે આચરણ કરનારું ન હોય તેવું. (૨) સ્મૃતિઓ–ધર્મશાસ્ત્રને લગતું કે અનુકૂળ ન હોય તેવું
**અ-સ્માર્ય** વિ. [સં.] યાદ ન કરાવવા જેવું
**અસ્મિ-તા** સ્ત્રી. [સં. अस्मि-'હું છું' (વર્ત., પ. પુ., એ. વ.) સં. + ता ત.પ્ર.] 'હું છું' એવો ભાવ, પોતાની હયાતી. (૨) હુંપદ, હુંપણું. (૩) ચેતન, ભાન, 'કૉન્શિયસનેસ' (બ.ક.ઠા.). (૪) દૃષ્ટિ અને દર્શનશક્તિ–જ્ઞાનશક્તિની એકાત્મતા, મનબુદ્ધિની એકતાની ખાતરી, આત્મા અને બુદ્ધિની એકતાની પ્રતીતિ. (યોગ.) (૫) આત્મ-જ્ઞાન. (૬) (ક.મા. મુનશીએ લાવી આપેલો અર્થ) સ્વદેશાભિમાન, પોતાના દેશ માટેનું ગૌરવ [ગયેલું, ન સાંભરેલું
**અ-સ્મૃત** વિ. [સં.] યાદ ન કરેલું, યાદ ન આવેલું, ભુલાઈ
**અ-સ્મૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] સ્મૃતિનો–યાદદાસ્તનો અભાવ, વિસ્મૃતિ, વિસ્મરણ, (૨) ભૂલકણાપણું [લોહી
**અસ્ર** પું. [સં.] કોણ, ખૂણો. (૨) ન. આંસુ, રંગું. (૩)
**અસ્લિયત, અસ્લી** જુઓ 'અસલિયત' અને 'અસલી'.
**અસ્લુસૂલ** વિ. [અર. અસ્લુલ્ + ઉસ્લ્] મૂળોનું મૂળ, અસલમાં અસલ, આદિ કાળનું, અસલના જમાનાનું
**અ-સ્વ** વિ. [સં] જેની પાસે પોતાનું કોઈ નથી તેવું. (૨) પારકું. (૩) જેની પાસે ધન નથી તેવું, નિર્ધન, ગરીબ
**અ-સ્વક, –કીય** વિ. [સં.] પોતાનું નથી તેવું, પારકું
**અસ્વ-તા** સ્ત્રી., **–ત્વ** ન. [સં.] માલિકી ન હોવાપણું
**અસ્વત્વ-ભોગી** વિ. [સં., પું.] માલિકી કે હક ન હોવા છતાં બીજાની વસ્તુ વગેરેનો કબજો લઈ એનો ભોગ કરનારું
**અ-સ્વચ્છ** વિ. [સં.] સ્વચ્છ નહિ તેવું, ગંદું, મેલું. (૨) આછર્યાં વગરનું (પાણી વગેરે પ્રવાહી)
**અસ્વચ્છ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસ્વચ્છ હોવાપણું

**અ-સ્વજાતિ, -તીય** વિ. [સં.] પોતાની જાતિનું ન હોય તેવું બીજી જાતિનું, વિજાતીય. (૨) બીજી જ્ઞાતિનું. (૩) સ્થાન અને પ્રયત્ન સમાન ન હોય તેવું (સ્વર-વ્યંજન), વિજાતીય સ્થાન–પ્રયત્નનું. (વ્યા.)
**અ-સ્વતંત્ર** (-તન્ત્ર) વિ. [સં.] સ્વતંત્ર નથી તેવું, પરતંત્ર, પરાધીન. (૨) બીજાની નીચે રહી કામ કરનારું, તાબેદાર. (૩) બીજાની નીચે રહી જીવન જીવનારું
**અ-સ્વતંત્રતા** (-સ્વતન્ત્ર-) સ્ત્રી. [સં.] અસ્વતંત્ર હોવાપણું
**અ-સ્વર** પું. [સં.] સ્વર સિવાયનો વ્યંજન. (૨) વિ. સ્વર-અવાજ વિનાનું. ધીમા–અત્યંત મંદ અવાજવાળું. (૩) સ્વરભાર વિનાનું 'અન્–ઍક્સન્ટેડ.' (વ્યા.) (૪) મૂંગું
**અ-સ્વરિત** વિ. [સં.] જેમાંથી અવાજ નીકળ્યો નથી તેવું. (૨) ખૂબ નીચા અવાજવાળું. (૩) જેના ઉપર બલાત્મક–આઘાતાત્મક કે સાંગીતિક સ્વરભાર નથી તેવું, અસ્વર, 'અન્–ઍક્સન્ટેડ' (વ્યા.) [સ્થિતિ. (વ્યા.)
**અસ્વરિત-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસ્વરિતપણું, સ્વરભાર વિનાની
**અસ્વરિતશ્રુતિ-લોપ** પું. [સં.] પોતા ઉપર બલાત્મક સ્વર-ભાર ન રહેવાથી એવી શ્રુતિ (અક્ષર)નો થતો લોપ. (વ્યા.)
**અ-સ્વર્ગ્ય** વિ. [સં.] સ્વર્ગને લગતું ન હોય તેવું. (૨) સ્વર્ગમાં લઈ ન જાય તેવું, સ્વર્ગમાં જવામાં વિઘ્ન કરનારું
**અ-સ્વસ્થ** વિ. [સં.] સ્વસ્થ નહિ તેવું, અશાંત, વ્યગ્ર. (૨) તંદુરસ્તી બગડી હોય તેવું, બીમાર, માંદું. (૩) બેચેન. (૪) જેવા સ્વરૂપમાં જોઇયે તેવું ન હોય તે, 'ઍબ્નૉર્મલ' (બ. ક. ઠા.)
**અસ્વસ્થ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસ્વસ્થ હોવાપણું
**અ-સ્વાતંત્ર્ય** (-તન્ત્ર્ય) ન. [સં.] સ્વતંત્રતાનો અભાવ, પર-તંત્રતા, પરાધીનતા
**અ-સ્વાદ** પું. [સં.] સ્વાદનો–લિજ્જતનો અભાવ. (૨) સ્વાદ ન લેવો એ. (૩) વિ. સ્વાદ વિનાનું, લિજ્જત વિનાનું
**અસ્વાદ-વ્રત** ન. [સં.] સ્વાદ ઉપર સંયમ રાખવાનું વ્રત
**અ-સ્વાદિષ્ઠ** વિ. [સં.] સ્વાદ વિનાનું, લિજ્જત વિનાનું
**અસ્વાદિષ્ઠ-તા** સ્ત્રી. [સં.] સ્વાદ–વિહીન હોવાપણું
**અ-સ્વાદુ** વિ. [સં.] સ્વાદ વિનાનું, બે-સ્વાદ
**અસ્વાદુ-તા** સ્ત્રી. [સં.] સ્વાદ–વિહીનતા [પરતંત્ર
**અ-સ્વાધીન** વિ. [સં.] પોતાને અધીન નથી તેવું, પરાધીન,
**અ-સ્વાધ્યાય** પું. [સં.] જુઓ 'અનધ્યાય'.
**અ-સ્વાભાવિક** વિ. [સં.] સ્વાભાવિક નહિ તેવું, અ-કુદરતી, અ-પ્રાકૃતિક. (૨) નિયમથી ઊલટું. (૩) કૃત્રિમ, બનાવટી. (૪) અસંભવિત
**અસ્વાભાવિક-તા** સ્ત્રી. [સં.] અસ્વાભાવિક હોવાપણું
**અ-સ્વાભાવિકી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] કુદરતી નહિ તેવી (ક્રિયા વગેરે)
**અ-સ્વામિક** વિ. [સં.] જેનો કોઈ સ્વામી–ધણી ધોરી નથી તેવું, માલિક વગરનું, ન-ધણિયાતું. (૨) વારસ વગરનું, બિનવારસી [વિધવા)
**અસ્વામિકા** સ્ત્રી. [સં.] ધણી વિનાની સ્ત્રી (કુમારિકા કે
**અ-સ્વામ્ય** ન. [સં.] સ્વામીપણાનો અભાવ, બિન-માલિકી
**અસ્વાર** જુઓ 'અસવાર'.

**અસ્વારી** જુઓ 'અસવારી'.

**અ-સ્વાર્થ** પું. [સં.] સ્વાર્થનો અભાવ. (૨) વિ. સ્વાર્થ-[વિનાનું

**અ-સ્વાર્થી** વિ. [સં., પું.] સ્વાર્થ વિનાનું

**અ-સ્વાસ્થ્ય** ન. [સં.] સ્વસ્થતાનો અભાવ, અશાંતિ. (૨) બેચેની. (૩) આરોગ્યનો અભાવ, અનારોગ્ય, માંદગી

**અ-સ્વીકાર** પું. [સં.] સ્વીકાર ન કરવાપણું. (૨) કબૂલ ન કરવાપણું, ઇનકાર. (૩) નામંજૂરી

**અ-સ્વીકાર્ય** વિ. [સં.] સ્વીકાર કે કબૂલ ન કરવા જેવું. અંગીકાર કરવા જેવું નથી તેવું, અણ-ખપતું

**અ-સ્વીકૃત** વિ. [સં.] સ્વીકારવામાં-કબૂલ કરવામાં ન આવેલું. (૨) મંજૂર નહિ રાખેલું

**અ-સ્વીકૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અસ્વીકાર.'

**અસ્સલ** જુઓ 'અસલ.'

**અ-હક(-ક્ક)** વિ. [+જુઓ 'હક(-ક્ક).'] બિનહક, હક વિનાનું. (૨) (લા.) ગેરવાજબી

**અ-હત** વિ. [સં.] ન હણાયેલું. (૨) ન ઘવાયેલું. (૩) ન વપરાયેલું કોરું. (૪) મેલ વગરનું, શુદ્ધ

**અહદ** પું. [અર. અહ્દ્] વચન, કરાર, વાયદો, પ્રતિજ્ઞા

**અહદનામું** ન. [+ જુઓ 'નામું.'] કરારનામું, પ્રતિજ્ઞાપત્ર, કબૂલાતનામું

**અહદી** પું. [+ ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] બાદશાહની સીધી નોકરીનો એક અમલદાર-પ્રકાર. (૨) (લા.) સુસ્ત, નિરુદ્યમી, એદી

**અ-હનનીય** વિ. [સં.] ન હણવા જેવું

**અહમ્** પું. [સં. અહમ્ સર્વ., પ. વિ., એ. વ. 'હું'] (લા.) અહંકાર, ગર્વ, હું-પણું

**અહમસ્મિ-તા** સ્ત્રી. [સં. 'અહમ્ + અસ્મિ' + સં., ત.પ્ર. =હું છું' એવા હોવાપણું] પોતાના સંપૂર્ણ અસ્તિત્વનો ખ્યાલ, સભાનતા, 'સેલ્ફ-કૉન્શિયસનેસ' (બ. ક. ઠા.)

**અહમહમિકા** સ્ત્રી. [સં.] 'હું આગળ રહું' 'હું આગળ રહું' એવી જિદ્દ, ચડસાચડસી, સ્પર્ધા. (૨) (લા.) અસ્તિત્વ ટકાવી રાખવાનો પ્રબળ પ્રયત્ન

**અહમિકા** સ્ત્રી. [સં.] અહંભાવ

**અહમેવ** પું. [સં. અહમ્-એવ-હું જ] (લા.) અહંકાર

**અ-હરણીય** વિ. [સં.] હરણ કરી જવા જેવું નથી તેવું, અહાર્ય

**અહમો** પું. [અર. 'હમ્મ્' દુઃખી કરવું ઉપરથી 'ઇહતિમામ્'] બેચેની, ઉતાપો, અજંપો. (૨) જોશ, આવેશ, ઊભરો

**અહરામ** ન. [અર. ઇહ્રામ્] કોઈ પણ વસ્તુને હરામ ગણવાની ક્રિયા. (૨) હજ કરવા જતી વેળાનો ખાસ પ્રકારનો પોશાક

**અહરિમાન** પું. [ફા. અહ્રિમન્] જરથોસ્તી ધર્મશાસ્ત્ર મુજબ ઈશ્વરથી વિરુદ્ધ પ્રકૃતિનો શયતાન. (સંજ્ઞા.)

**અહરી** સ્ત્રી. રસ્તામાં મુસાફરોને પાણી પીવાની આવતી જગ્યા, પરબ. (૨) હવાડો. (૩) હોજ

**અહરું, ૦પહરું** (અ:રું-પ:રું) જુઓ 'અરું-પરું'.

**અહર્ગણ** પું. [સં.] કલ્પની શરૂઆતથી કોઈ ઇષ્ટ કે નક્કી કરેલી કાલમર્યાદા સુધીનો વખત. (જ્યો.)

**અ-હર્તવ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'અ-હરણીય'.

**અહર્નિશ** ક્રિ.વિ. [સં.] દિવસરાત, દિનરાત, રાત-દહાડો

**અહર્મણિ** પું. [સં.] દિવસના મણિરૂપ રહેલો સૂર્ય

**અહર્મુખ** ન. [સં.] પ્રાતઃકાલ, પ્રભાત, સવાર

**અહલ** વિ. [અર. અહલ્] યોગ્ય, પાત્ર, લાયક

**અહલેક** જુઓ 'અહાલેક.'

**અ-હવનીય, અ-હવ્ય** વિ. [સં.] યજ્ઞવેદીમાં હોમ કરવા જેવું નહિ તેવું, હોમવા માટે અયોગ્ય

**અહસ્પતિ** પું. [સં.] સૂર્ય

**અહહ, ૦હ, ૦હહ** કે.પ્ર. [સં.] શ્રમ-દુઃખ-શોક-દયા-આશ્ચર્ય કે સંબોધન વગેરે સૂચવતો ઉદ્ગાર

**અહં** (અહમ્) પું., સ્ત્રી., ન. [સં.] अहम् સર્વ., પ.વિ., એ. વ., હુંકાર, હુંપણું, અહંકાર

**અહંકર્તૃ-ત્વ** (અહઙ્કર્તૃ-) ન. [સં.] 'હું કરું છું' એ પ્રકારનો મગરૂરી-ભરેલ ખ્યાલ કે સમજ

**અહંકર્તૃત્વ-બુદ્ધિ** (અહઙ્કર્તૃ-) સ્ત્રી. [સં.] 'હું કરું છું' એવી મગરૂરીભરી સમજ ['સેલ્ફ-લવિંગ'

**અહં-કામ** (અહઙ્કામ) વિ. [સં.] પોતાની જાતને ચાહનારું,

**અહં-કામના** (અહઙ્કામના) સ્ત્રી. [સં.] પોતાની જાતને ચાહવાનું,' 'સેલ્ફ-લવિંગનેસ', 'સેલ્ફ-લવ' (દ.બા.) [(દ.બા.)

**અહં-કામી** (અહઙ્કામી) વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અહંકામ'.

**અહંકાર** (અહઙ્કાર) પું. [સં.] 'હું છું' એ પ્રકારનો ખ્યાલ, 'કૉન્શિયસનેસ ઑફ સેલ્ફ' (પ્રા.વિ.પા.), આત્મભાન. (૨) હુંપણું, હુંકાર, ગર્વ, મગરૂરી. (૩) મહત્તત્ત્વમાંથી ઉત્પન્ન થયેલું એક તત્ત્વ. (સાંખ્ય.) [જણાવનારું

**અહંકાર-દ્યોતક** (અહઙ્કાર-) વિ. [સં.] હુંપણાનો ગર્વ

**અહંકાર-બુદ્ધિ, અહંકાર-મતિ** (અહઙ્કાર-) સ્ત્રી. [સં.] અહંબુદ્ધિ, હુંપદ [થયેલું

**અહંકાર-મૂલક** (અહઙ્કાર-) વિ. [સં.] અહંકારમાંથી ઊભું

**અહંકારી** (અહઙ્કારી) વિ. [સં., પું.] ગર્વીલું, અભિમાની, ગુમાની

**અહં-કૃતિ** (અહઙ્કૃતિ) સ્ત્રી. [સં.] અહંકાર, ગુમાન

**અહં-ગ્રહ** (અહઙ્ગ્રહ) પું. [સં.] બ્રહ્મને પોતાની સાથે એક માનવાની 'હું બ્રહ્મ છું' એવી માન્યતા. (વેદાંત.)

**અહંગ્રહોપાસના** (અહઙ્ગ્રહો-) સ્ત્રી. [+સં. उपासना] 'અહંગ્રહ'ની ભાવનાથી કરવામાં આવતી ઉપાસના

**અહં-ગ્રંથિ** (અહઙ્ગ્રન્થિ) સ્ત્રી. [+સં., પું.] અહંકાર

**અહંતા** (અહન્તા) સ્ત્રી. [સં.] હુંપણું. (૨) અહંકાર, ગુમાન, ઘમંડ [લાવવાની ક્રિયા

**અહંતા-નિરોધ** (અહન્તા-) પું. [સં.] અહંતાને કાબૂમાં

**અહંતા-મમતા** (અહન્તા-) સ્ત્રી. [સં.] 'હું અને મારું' એવો ભાવ

**અહં-પદ** (અહમ્પદ) ન. [સં.] હુંપદ, અહંભાવ

**અહં-પ્રત્યય** (અહમ્પ્ર-) પું. [સં.] 'હું છું' એવો ખ્યાલ. (૨) અહંકાર, ગુમાન, ગર્વ

**અહં-પ્રેમ** (અહમ્પ્રેમ) પું. [+સં. प्रेमन्, પું., ન.] જાત ઉપર મોહ કે રાગ [મોહ કે રાગ ધરાવનારું

**અહંપ્રેમી** (અહમ્પ્રેમી) વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] જાત ઉપર

**અહં-બુદ્ધિ** (અહમ્બુદ્ધિ) સ્ત્રી. [સં.] 'હું કરું છું' એવી મગરૂરી ભરેલી સમઝ, હુંપદ. (૨) અજ્ઞાન

**અહં-ભાવ** (અહમ્ભાવ) પું. [સં.] હુંપણું. (૨) વ્યક્તિતા, પોતાપણું, 'ઇન્ડિવિડ્યુઅલિઝમ' (આ.બા.)

**અહંભાવ-પ્રધાન** (અહમ્ભાવ-) વિ. [સં.] હુંપણાથી ભરેલું, ગર્વીલું, અભિમાની. (૨) વ્યક્તિતામાં માનનારું, 'ઇન્ડિવિડ્યુઅલિસ્ટ'

**અહંભાવી** (અહમ્ભાવી) વિ. [સં., પું.] અહંભાવવાળું

**અહં-મતિ** (અહમ્મતિ) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અહં-બુદ્ધિ'. (૨) વિ. અજ્ઞાની

**અહં-મન્ય** (અહમ્મન્ય) વિ. [સં.] 'હું જ છું' એવું અભિ-[માન રાખનારું, અહંમાની

**અહંમન્ય-તા** (અહમ્મન્ય-) સ્ત્રી. [સં.] અહંકાર

**અહં-મમ** (અહમ્મમ) ન. [સં. अहम् + मम છ વિ., એ. વ.] હું અને મારું એવો ભાવ

**અહં-માની** (અહમ્માની) વિ. [સં., પું.] 'પોતે જ સર્વ કાંઈ છે' એવું અભિમાન ધરાવનારું

**અહં-રોગ** (અહઙ્°-) પું. [સં.] અભિમાનરૂપી રોગ

**અહંસત્તા-વાદ** (અહઙ્°-) પું. [સં.] 'સર્વસત્તા સ્વાધીન' એવો મત-સિદ્ધાંત, 'ઑટોક્રસી' (દ.બા.)

**અહંસત્તાવાદી** (અહઙ્°-) વિ. [સં. પું.] અહંસત્તાવાદમાં માનનારું, 'ઑટોક્રેટ'

**અહા**(૦હા, ૦હાહા) કે.પ્ર. [સં.] આશ્ચર્ય-ઉત્સાહ-વિસ્મય-દુઃખ વગેરે ભાવ જણાવતો ઉદ્‌ગાર

**અહાડવું** સ. ક્રિ. [ગ્રા.] પછાડવું, અફાળવું

**અહારથ** વિ, [ગ્રા.] નકામું, નિરુપયોગી

**અ-હાર્ય** વિ. [સં.] ન હરવા જેવું કે ન હરી લઈ જઈ શકાય તેવું. (૨) (લા.) સહીસલામત

**અહાર્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] અહાર્ય હોવાપણું

**અહાલેક** કે. પ્ર. [સં. अलक्ष्य (ब्रह्म) > પ્રા. अलक्ख > ગુ. 'અલખ'ને ઘૂંટીને કરવામાં આવતો ઉદ્‌ગાર] અલેક, અહલેક. (૨) સ્ત્રી. 'અહાલેક' ઉદ્‌ગાર. (૩) (લા.) પ્રચાર કે ભીખને માટે લાગણીભર્યો કરવામાં આવતો ઉદ્‌ગાર, ટહેલ. [૦જગ(-ગા)વવી (રૂ.પ્ર.) 'અહાલેક' એવું ઉચ્ચારણ કરવું]

**અહાલેક ગિરનારી** કે. પ્ર. [+ જુઓ 'ગિરનારી.'] ટોકરિયા અતીત બાવા તેમજ ખાખી બાવા વગેરે ગિરનાર ઉપરનાં અંબાજીને ઉદ્દેશી અલક્ષ્યસૂચક ધ્વનિ કરે છે એ ઉદ્‌ગાર

**અહાલેકિયો** વિ., પું. [+ ગુ.'ઇયું' ત.પ્ર.] અહાલેક જગાવનારો બાવો

**અહાહા, ૦હા** જુઓ 'અહા.'

**અહિ** પું. [સં.] સર્પ [સર્પનું ફીંડલું

**અહિ-કુંડલ(-ળ)** (-કુણ્ડલ,-ળ) ન. [સં.] સર્પનું ગૂંચળું,

**અહિકુંડલ-ન્યાય** (-કુણ્ડલ-) પું.. [સં.] સર્પ કુંડાળું વળીને સ્વાભાવિકતાથી બેસી રહે છે તે પ્રકારની સ્વાભાવિક પ્રક્રિયા

**અહિ-કોશ** (ષ) પું. [સં.] સરપની કાંચળી

**અહિચ્છત્ર** પું. [સં.] એ નામનો એક દેશ (ઉત્તર ભારતમાંનો જૂના સમયમાં.) (સંજ્ઞા.) [પુર, રામનગર. (સંજ્ઞા.)

**અહિચ્છત્રા** સ્ત્રી. [સં.] અહિચ્છત્ર દેશની રાજધાની, પ્રસન્ન-

**અ-હિત** ન. [સં.] બૂરાઈ, અપથ્ય. (૨) હાનિ, નુકસાન. (૩) હરકત, તકલીફ [[સં., પું.] અહિત કરનારું

**અહિત-કર, અહિત-કારક** વિ. [સં.], **અહિત-કારી** વિ.

**અહિતાચરણ** ન. [+સં. आचरण], **અહિતાચાર** પું. [+સં. आचार] અહિત કરવાપણું

**અહિતાચારી** વિ. [+સં. आचारी, પું.] અહિત કરનારું

**અહિ-દંશ** (-દ઼્શ) પું. [સં,] સર્પનો કરડ

**અહિ-ધર** પું. [સં.] સર્પ ધારણ કરનાર શિવજી, મહાદેવજી

**અહિનકુલ-તા** સ્ત્રી. [સં.] (લા.) સાપ અને નોળિયાની વચ્ચે જન્મજાત વેર કહેવાય છે તેવી રીતની દુશ્મનાવટ

**અહિનકુલ-ન્યાય** પું. [સં.] અહિનકુલતા-પ્રકારની દુશ્મનાવટના જેવા વૈરભાવનું દૃષ્ટાંત [તિ તે પૌરાણિક નાગ)

**અહિ-નાથ** પું. [સં.], સર્પનો પતિ (શેષનાગ વાસુકિ વગેરે

**અહિ-પત** પું. [+ સં. पति], **-તિ** પું. [સં.] જુઓ 'અહિ-નાથ.'

**અહિ-પૂજન** ન., **અહિ-પૂજા** સ્ત્રી. [સં.] સર્પપૂજા

**અહિફેન** (-ણ) ન. [અર. 'અફ્યૂન્'નું સંસ્કૃતીકરણ] અફીણ

**અહિ-માર્ગ** પું. [સ.] સાપનો જવાનો રસ્તો

**અહિ-મુખ** ન. [સં.] સાપનું મોં. (૨) વિ. સાપના મોં જેવું મોં હોય તેવું

**અહિ-રિપુ** પું. [સં.] સર્પનો શત્રુ-ગરુડ. (૨) નોળિયો

**અહિ-સુતા** સ્ત્રી. [સં.] પૌરાણિક પ્રકારની નાગ-કન્યા

**અહિં** (ઍં:) જુઓ 'અહીં.'

**અહિં-કણે** (ઍં:) જુઓ 'અહીં-કણે.'

**અહિં-તહિં**(ઍં:-તેં) જુઓ 'અહીં-તહીં.'

**અહિં-થી** (ઍં:-) જુઓ 'અહીં-થી'.

**અહિં-નું** (ઍં:-) જુઓ 'અહીં-નું'.

**અહિંયાં** (ઍં:-) જુઓ 'અહીંયાં.'

**અહિંયાં-થી** (ઍં:-યાં-) જુઓ 'અહીંયા-થી'.

**અહિંયાં-નું** (ઍં:-યાં-) જુઓ 'અહીંયાં-નું.' [જાતનું

**અ-હિંદુ** (-હિન્દુ) વિ. [+ જુઓ 'હિંદુ.'] હિંદુથી જુદી

**અ-હિંસક** (-હિંસક) વિ. [સં.] ઘાત ન કરનારું. (૨) જીવતાનો ઘાત કરીને મેળવવામાં ન આવ્યું હોય તેવું (ચામડું અને એનો તે તે પદાર્થ) [તેવું

**અ-હિંસનીય** (-હિંસ-) વિ. [સં.] હિંસા કરવા યોગ્ય નહિ

**અ-હિંસા** (-હિંસા) સ્ત્રી. [સં.] હિંસાનો અભાવ, પ્રાણીઓનો વધ ન કરવો એ. (૨) મન વાણી કર્મથી પણ કોઈની હિંસા ન કરવાની પ્રક્રિયા

**અહિંસાત્મક** (-હિંસા-) વિ. [+સં. आत्मन् + क] અહિંસાના સિદ્ધાંત ઉપર રચાયેલું, દયા-ધર્મમૂલક

**અહિંસા-ધર્મ** (-હિંસા-) પું. [સં.] જેમાં દરેક પ્રકારની હિંસાનો ખાસ નિષેધ કરવામાં આવ્યો છે તેવો ધર્મ-સંપ્રદાય

**અહિંસા-પરાયણ** (-હિંસા-) વિ. [સં.] કોઈ પણ પ્રાણીનો વધ કે જીવને પીડા ન કરવાના સિદ્ધાંતમાં ચુસ્ત વળગી રહેનારું [સિદ્ધાંત મુખ્ય હોય તેવું

**અહિંસા-પ્રધાન** (-હિંસા-) વિ. [સં.] જેમાં અહિંસાનો

**અહિંસા-મય** (-હિંસા-) વિ. [સં.] જેમાં હિંસા ન હોય તેવું, અવિઘાતક, અહિંસાથી ભરપૂર

**અહિંસા-યજ્ઞ** (-હિંસા-) પું. [સં.] જેમાં કોઈ પ્રાણીની હિંસા નથી થતી તેવો યજ્ઞ, અહિંસક યજ્ઞ

**અહિંસા-વાદ** (-હિંસા-) પું. [સં.] કોઈ પણ પ્રાણીને કોઈ પણ પ્રકારનું દુઃખ ન આપવાનો સિદ્ધાંત

**અહિંસાવાદી** (-હિંસા-) વિ. [સં., પું.] અહિંસાવાદમાં માનનારું
**અહિંસા-વૃત્તિ** (-હિંસા.) સ્ત્રી. [સં.] હિંસા ન કરવાનું વલણ
**અહિંસા-વ્રત** (-હિંસા-) ન. [સં.] કોઈ પણ પ્રકારના જીવની હિંસા ન કરવાનું પણ, હિંસા ન કરવાનો ધાર્મિક નિશ્ચય
**અહિંસાવ્રતી** (-હિંસા-) વિ. [સં., પું.] અહિંસાવ્રત પાળનારું, પ્રાણીને કોઈ પણ પ્રકારનું દુઃખ ન આપવાની ટેકવાળું
**અહિંસિત** (-હિંસિત-) વિ. [સં.] જેની હિંસા નથી કરવામાં આવી તેવું [નથી તેવું
**અહિંસ્ય** (-હિંસ્ય) વિ. [સં.] જેની હિંસા કરવા જેવી
**અ-હિંસ્ર** (-હિંસ્ર) વિ. [સં.] કોઈ પણ પ્રાણીની હિંસા ન કરનારું, અહિંસક
**અહિંસ્ર-તા** (-હિંસ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] અહિંસ્ર હોવાપણું
**અહીર** જુઓ 'આહીર.'
**અહીરણ** (-ણ્ય), **અહીરાણી** સ્ત્રી. [સં. आभीराणी > પ્રા. आहीराणी] જુઓ 'આહીરાણી'.
**અહીશ** પું. [+ સં. अहि + ईश], **અહીંદ્ર** (અહી-ન્દ્ર) પું. [+ સં. इन्द्र] સર્પોનો સ્વામી, શેષનાગ
**અહીં(-હિં)** (ઍંઃ) ક્રિ. વિ. [સં. अस्मिन् > પ્રા. अम्हि > અપ. अहिं] આ સ્થળે, અત્રે
**અહીં(-હિં)-કણે** (ઍંઃકણે) ક્રિ.વિ. [+ જુઓ 'કને'–'કણે.'] અહીંયાં, આ સ્થળે
**અહીં(-હિં)-તહીં(-હિં)** (ઍંઃ તેંઃ) ક્રિ.વિ. [+ જુઓ 'તહીં.'] આ સ્થળે અને ત્યાં, આ સ્થળે અને એ સ્થળે
**અહીં(-હિં)-થી** (ઍંઃથી) ક્રિ.વિ. [+ ગુ. 'થી' પાં. વિ.ના અર્થનો અનુગ] આ સ્થળથી લઈ [મુખવાળી
**અહીંદ્રમુખી** (અહીન્દ્ર-) વિ., સ્ત્રી. [સં.] શેષનાગના જેવા
**અહીં(-હિં)-નું** (ઍંઃનું) વિ. [+ ગુ. 'નું' છ. વિ.ના અર્થનો અનુગ] આ સ્થળનું
**અહીં(-હિં)યાં** (ઍંઃયાં) ક્રિ.વિ. [+ ગુ. 'આં' પ્રત્યય] અહીં
**અહીં(-હિં)યાં-થી** (ઍંઃયાંથી) ક્રિ.વિ. [+ ગુ. 'થી' પાં. વિ. ના અર્થનો અનુગ] અહીંથી [અર્થનો અનુગ] અહીંનું
**અહીં(-હિં)યાં-નું** (ઍંઃયાંનું) વિ. [+ ગુ. 'નું' છ. વિ.ના
**અહુણા,-ણાં** (ઍંઃણા,-ણાં) ક્રિ.વિ. [સં. अधुना > પ્રા. अहुणा] હવડાં, હમણાં, આ સમયે, અત્યારે
**અહુર** પું. [અવે. अहुर < સં. असुर] પરમેશ્વર. (જરથોસ્તી.)
**અહુર-મ-ઝ્દ** પું., બ.વ. [+ અવે.] જરથોસ્તી ધર્મના પેગંબર, જરથોસ્ત્ર. (સંજ્ઞા.)
**અ-હૃત** વિ. [સં.] જેનું હરણ નથી થયું તેવું. (૨) ન લઈ જવાયેલું. (૩) જે ચોરાયું નથી તેવું. (૪) જે ઝૂંટવાયું નથી તેવું
**અ-હૃદય** વિ. [સં.] હૃદયહીન, લાગણી વિનાનું. (૨) નિષ્ઠુર. (૩) (લા.) પાગલ, ગાંડું [કદરૂપું. (૩) અળખામણું
**અ-હૃદ્ય** વિ. [સં.] મનને ગમે નહિ તેવું. (૨) બદસૂરત,
**અ-હૃષ્ટ** વિ. [સં.] અપ્રસન્ન, અણરાજી, નાખુશ
**અહૃષ્ટ-ચિત્ત** વિ. [સં.] અપ્રસન્ન ચિત્તવાળું
**અહેડી** જુઓ 'આહેડી'. [અભાવ
**અ-હેત** ન. [+ જુઓ 'હેત'.] હેતનો અભાવ, વત્સલતાનો

**અ-હેતુ, ૦ક** વિ. [સં.] હેતુ–કારણ વિનાનું, નિર્હેતુક, સ્વાભાવિક. (૨) નિષ્પ્રયોજન, નિષ્કારણ. (૩) (લા.) નિષ્કામ
**અહેતુ(૦ક)-તા** સ્ત્રી. [સં.] હેતુનો અભાવ
**અહેવાલ** (ઍઃવાલ) પું. [અર. 'હાલ્'નું બ.વ.–સ્થિતિઓ] હેવાલ, વૃત્તાંત, નિવેદન [આભાર, કૃતજ્ઞતા
**અહેસા(-શા)ન** (ઍઃશાન) ન. [અર. એહ્સાન્] ઉપકાર,
**અહેસા(-શા)ન-મંદ** (ઍઃસાનમન્દ) વિ. [+ ફા. 'મંદ' પ્રત્યય] અહેસાન માનનારું, આભારી, કૃતજ્ઞ
**અહેસા(-શા)નમંદી** (ઍઃસાનમન્દી) સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અહેસાનની લાગણી, આભારની લાગણી, કૃતજ્ઞતા
**અ-હૈતુક** વિ. [સં.] જુઓ 'અહેતુ'.
**અ-હૈતુકી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] જેમાં કોઈ પણ જાતનો હેતુ કે ઈરાદો નથી તેવી (ભક્તિ), નિર્હેતુકી (ભક્તિ) [ઉદ્ગાર
**અહો** કે.પ્ર. [સં.] આશ્ચર્ય-સ્તુતિ-કરુણા-ખેદ વગેરે સૂચવતો
**અહોનિશ** જુઓ 'અહર્નિશ.' ('અહોનિશ' સર્વથા **અશુદ્ધ છે.**)
**અહો-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] આશ્ચર્યકારક સમઝ. (૨) (લા.) મંદબુદ્ધિ
**અહો-ભાગી** વિ. [સં.,પું.] ભારે ભાગ્યશાળી, ખૂબ નસીબદાર
**અહો-ભાગ્ય** ન. [સં.] ઉત્તમોત્તમ ભાગ્ય, સર્વોત્કૃષ્ટ નસીબ, ધન્યભાગ્ય [આત્મીયતા-પૂર્ણ આદરભાવ
**અહો-ભાવ** પું. [સં.] આશ્ચર્ય કે સ્તુતિનો ભાવ, માનભાવ,
**અહોયું** વિ. [ગ્રા.] દુખિયું [ક્રિ.વિ. દિવસ-રાત
**અહો-રાત્ર** પું., ન. [સં.] દિવસ અને રાત્રિનો એકમ. (૨)
**અહોરાત્રિક** વિ. [સં.] અહોરાત્રને લગતું. (૨) ક્રિ.વિ. દિવસ-રાત [બતાવનારો ઉદ્ગાર
**અહોહો** (ઓહો,ઓહોહો) કે.પ્ર. [સં.] વધુ ભારપૂર્વક 'અહો'
**અ-હ્રસ્વ** વિ. [સં.] ટૂંકું નહિ તેવું, દીર્ઘ, લાંબું
**અહ્રિમાન** જુઓ 'અહરિમાન.'
**અ-હ્રીક** વિ. [સં.] લજ્જાહીન, બેશરમ
**અળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. યુક્તિ પ્રયુક્તિ [સમૃદ્ધિ
**અળખત** (-ત્ય) સ્ત્રી. ધન-દોલત-પશુ-પુત્રાદિની છત, દોલત,
**અળખાઈ** સ્ત્રી. [ગ્રા.] મરણ-સમયની ધાલાવેલી, મોતની વેદના [આળેખવાનું કે ચીતરવાનું વળતર–મહેનતાણું
**અળખામણ** ન. [જુઓ 'આળેખવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ.પ્ર.]
**અળખામણું** [સં. अलक्ष्यमाणक- > પ્રા. अलक्खमाणअ-, ન દેખાતું] (લા.) વિ. દીઠું ગમે નહિ તેવું, અણગમતું, નાપસંદ, અપ્રિય, અણમાનીતું
**અળગું** વિ. [સં. अ-लग्नक- > પ્રા. अलग्गअ-] અલગ પડી ગયેલું, નોખું પડેલું. (૨) દૂર રહેલું, છેટે જઈ રહેલું
**અળગેરું** વિ. [+ ગુ. 'એરું' તુલનાર્થક ત.પ્ર.] વધુ અળગું, વધુ પડતું જુદું
**અળગોટિયું** ન. ગુલાંટ
**અળછ(-ચ્છ)** જુઓ 'અલછ'. [આતુરતા, ઉત્કંઠા
**અળજો** પું. [સં. अ-लज्जक- > પ્રા. अलज्जअ-] (લા.) તીવ્ર
**અળતી** સ્ત્રી. ખેતરમાં રાંપ કે કરિયું કાઢતી વેળા એમાં ચોંટેલી માટી દૂર કરવા કામ લાગે એ માટે પરોણાને છેડે જડેલું લોઢાનું થોડું વક્રાકાર ચપટું ફળું
**અળતો** પું. [સં. अलक्तक- > પ્રા. अलत्तअ-] ઉકાળેલી લાખમાંથી બનાવેલો રાતો રંગ (અત્યારે મેંદીનો છૂંદો લગાવાય

છે તે રીતે જૂના સમયમાં સ્ત્રીઓ ઉપયોગમાં લેતી.) (૨) (લા.) મેંદીનો સ્ત્રીઓના હાથપગે મૂકવાનો ગુંદો, મેંદીની લૂગદી

**અળદાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'અડદાવો', –ના. ધા..] કામ કરવાથી તદ્દન થાકેલી હાલતમાં આવી જવું. (૨) પિલાવું

**અળપ**[૧] વિ. [ સં. आ–*लप्त–> પ્રા. आलत्त- ] લપલપિયું, લવલવિયું, વાતોડિયું

**અળપ**[૨] વિ. [રવા.] તોફાની, ચાંદવું, અટકચાળું

**અળપ-ઝળપ**[૧] (અળપ્ય-ઝળપ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] હાવભાવ

**અળપ-ઝળપ**[૨] વિ. [રવા.] ઝાંખું ઝાંખું, અલપ-ઝલપ

**અળપાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'અળપ[૨]'.] (લા.) નાશ પામવું, વિલીન થઈ જવું

**અળપેણ** પું. [ગ્રા.] જુવારનો સાંઠો [તેવું

**અળફ-સળફ** વિ. [રવા., ગ્રા.] દીઠું–ન–દીઠું તેવું, હતું-ન-હતું

**અળખું,-ખ્ખું** વિ. [ગ્રા.] અલગું, અઘરું. (૨) અગવડવાળું

**અળવ** ન., (–વ્ય) સ્ત્રી., અટકચાળું, અલવ. (૨) ઠેકડી, મશ્કરી. (૩) આળ

**અળવિયું** ન. [ગ્રા.] નાના ઘડા ઉપર ઢાંકવાનું ઠીકરાનું ઢાંકણું

**અળવી** સ્ત્રી. [ સં. आलुकिका > પ્રા. आलुइआ ] (જેનાં પાનનાં પતરવેલિયાં કરવામાં આવે છે અને કંદનું શાક થાય છે તે) કંદમૂળનો એક છોડ, અળુ. [**૦ની ગાંઠ** (-ઠ્ય) (રૂ.પ્ર.) અળવીનો કંદ]

**અળવીતરું, ૦રૂં** વિ. [જુઓ 'આળવીતરું'.] ચાંદવું, તોફાની

**અળશિ(–સિ)યું**[૧] ન. [જુઓ 'અળશી,–સી' + ગુ. 'ઇયું' પ્રત્યય ] અળશીનું તેલ

**અળશિ(–સિ)યું**[૨] ન. જુઓ 'અળસોલિયું.'

**અળશી(–સી)** સ્ત્રી. [સં. अतसिका > પ્રા. अलसिआ ] (ન્યૂમોનિયા વરાધ વગેરેમાં છાતી ઉપર જેનાં બી વાટીને પોટીસ લગાવવામાં આવે છે તે) એક જાતનો છોડ

**અળસાણું** વિ. [જુઓ 'આળસવું'ના ભાવે.નું જૂ.ગુ. ભૂ.કૃ.] આળસી ગયેલું, અટકી પડેલું, બંધ પડેલું. (૨) આળસુ, સુસ્ત. (૩) થાકેલું, શ્રમિત

**અળસાવવું, અળસાવું** જુઓ 'આળસવું'માં.

**અળસિયું**[૧–૨] જુઓ 'અળશિયું'.[૧–૨]

**અળસી** જુઓ 'અળશી.' [સંજ્ઞા. (૨) (લા.) હળ

**અળહેઠ** ન. [ગ્રા.] ધોંસરી અને બળદ જોડેલા જૂથની ભેગી

**અળંબો**[૧] (અળમ્બો) જુઓ 'ઓળંબો.'

**અળંબો**[૨] (અળમ્બો) પું. [ દે.પ્રા. आलंब ] વરસાદ થતાં સૂકા ભીંજાયેલા પદાર્થોમાં થતી ફૂગ, બિલાડીનો ટોપ, મીંદડીની બળી

**અળાઈ** સ્ત્રી. ઉનાળામાં સખત ગરમીને લીધે માણસને શરીરે થતી ઝીણી ચૂમકીદાર ફોડલી (જે મોટી થતી નથી, પાકતી નથી, અને વરસાદ આવી જતાં શાંત થઈ જાય છે.)

**અળાયો**[૧] જુઓ 'અલાયો'. (૨) પું. બીજનો ચંદ્ર. (૩) વાંકી છરી. (૪) (લા.) ઉંમર મોટી છતાં થોડી અક્કલવાળું, મૂર્ખ

**અળાયો**[૨] પું. ઓળંબો

**અળાવડી** સ્ત્રી. [ગ્રા.] સમળી

**અળાવો**[૧] પું. ફાંસી દેવામાં વપરાતી દોરી. (૨) ફાંસો

**અળાવો**[૨] પું. ઉપકાર [પહેલાં અંદર તેલ લગાડવું

**અળાંસવું** સ.ક્રિ. [ગ્રા.] માટીના કોરા વાસણને વાપરતાં

**અળિયો-અળી** ક્રિ.વિ. બહુ પાસે પાસે, અડોઅડ, કસોકસ

**અળુ** ન. [ સં. आलुक -< પ્રા. आलुअ-] અળવીનો છોડ. [**૦ની ગાંઠ** (-ઠ્ય) (રૂ. પ્ર.) અળવીનો કંદ]

**અળુ(–ળૂ,-ળો)ખડું** ન. [જુઓ 'અળુ'.] અળવીની ગાંઠ, અળુનો કંદ

**અળુળુળુ** કે.પ્ર. [રવા.] હાલરડાં ગાતાં બોલાતો ઉદ્ગાર

**અળૂ(–ળો)ખડું** જુઓ 'અળુખડું'.

**અળૂજો** પું. [જૂ. ગુ.] ઇચ્છા, અભિલાષ

**અળોટાવું** અ. ક્રિ. આળોટવું

**અળોખડું** જુઓ 'અળુખડું.'

**અળોળોળો** કે.પ્ર. [રવા.] જુઓ 'અળુળુળુ'.

**અંક** (અઙ્ક) પું. [સં.] ખોળો, ગોદ. (૨) સંખ્યાવાચક આંકડો. (૩) ચિહ્ન, નિશાન, આંકો. (૪) નાટ્યકૃતિનો એના ભિન્ન ભિન્ન પ્રસંગોનાં નિરૂપણ-ભજવણીનો તે તે પેટા-એકમ (જેને અંતે ત્યાં ત્યાં બધાં પાત્ર ચાલ્યાં જતાં હોય છે, વર્તમાન કાળે મુખ્ય પડદો પડી જતો હોય છે.) (નાટ્ય.) (૫) નાટ્યરચનાનાં 'રૂપકો' તરીકે જાણીતાં દસ રૂપકોમાંનું આ સંજ્ઞાનું એક રૂપક. (નાટ્ય.) (૬) (લા.) ટેક, વટ. (૭) સ્ત્રીએ પહેરેલા લૂગડાનો ડાબી બાજુનો માથાથી કમર સુધીનો ઝૂલતો ભાગ, સરંગટો. [**૦ પડવો** (રૂ.પ્ર.) નાટકમાં અંક પૂરો થતાં વિરામ મળવો. **–કે કરવું** (રૂ. પ્ર.) આંકડો લખી અક્ષરોમાં સંખ્યા બતાવવી. (૨) સ્પષ્ટતા કરવી, નક્કી કરવું. (૩) કરાર કરવા. **–કે લેવું** (રૂ.પ્ર.) ખોળામાં બેસાડવું. (૨) વારસ તરીકે સ્વીકારવું]

**અંક**[૨] (અઙ્ક) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. अंकोअ ન.] આલિંગન, બાથ ભરવી એ. [**૦ ભરવી** (રૂ. પ્ર.) બાથ ભરવી, બાથમાં લેવું]

**અંક-કલા(–ળા)** (અઙ્ક-કલા,-ળા) સ્ત્રી. [સં.] આંકડા ગણવાની વિદ્યા, ગણિતવિદ્યા

**અંક-ગણના** (અઙ્ક-) સ્ત્રી. [સં.], **–તરી** સ્ત્રી. [ સં. + જુઓ 'ગણતરી'.] આંકડાની ગણતરી

**અંક-ગણિત** (અઙ્ક-) ન. [સં.] જેમાં માત્ર આંકડાઓની ગણતરીથી જ હિસાબો કરવામાં આવે છે તે શાસ્ત્ર, ગણિત-શાસ્ત્રનો એક વિભાગ, 'ઍરિથમેટિક'

**અંક-જ્ઞાન** (અઙ્ક-) ન. [સં.] આંકડાઓની સમજ-પિછાન

**અંક-દર્શક** (અઙ્ક-) વિ. [સં.] આંકડા બતાવનારું

**અંકન** (અઙ્કન) ન. [સં.] આંક કે નિશાની કરવાની ક્રિયા. (૨) આંકવું એ. (૩) છાપ મારવાની ધાર્મિક ક્રિયા. (૪) સ્વરાંકન, સ્વરલિપિ, 'નોટેશન'. (સંગીત.)

**અંકન-પદ્ધતિ** (અઙ્કન–) સ્ત્રી. [સં.] સ્વરાંકનની ભિન્ન ભિન્ન રીત. (સંગીત.)

**અંકનીય** (અઙ્ક-) વિ. [સં.] ગણતરી કરવા પાત્ર. (૨) (૨) આંકવા યોગ્ય. (૩) નિશાન કરવા યોગ્ય

**અંક-પદ્ધતિ** (અઙ્ક-) સ્ત્રી. [સં.] આંકડા લખવાની રીત

**અંક-પરિવર્તન** (અઙ્ક-) ન. [સં.] આંકડા કે આંકડાઓનો ફેરફાર [જાતની ગોઠવણી, 'પર્મ્યુટેશન'

**અંકપાશ** (અઙ્ક-) પું. [સં.] આંકડાઓની ભિન્ન ભિન્ન

**અંક-મુખ** (અઙ્કુ-) ન. [સં.] નાટચરચનાના અંકનો આરંભનો ભાગ કે જ્યાં અંકના વસ્તુનું સૂચન થયું હોય છે. (નાટ્ય.)

**અંક-લિપિ** (અઙ્કુ઼ા) સ્ત્રી. [સં.] જેમાં વર્ણાક્ષરો ન લખતાં સાંકેતિક રીતે અર્થ આપનારા અંક લખવામાં આવે છે તે પ્રકાર [(૨) ઘડિયા લખવાની ક્રિયા

**અંક-લેખન** (અઙ્કુ-) ન. [સં.] આંકડાઓના રૂપનું લખાણ,

**અંક-વિદ્યા** (અઙ્કુ-) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અંકગણિત'.

**અંક-શાયિની** (અઙ્કુ-) વિ., સ્ત્રી. [સં.] ખોળામાં સૂનાર સ્ત્રી

**અંક-શાયી** (અઙ્કુ-) વિ. [સં., પું.] ખોળામાં સૂનારું

**અંક-શાસ્ત્ર** (અઙ્કુ-) ન. [સં.] આંકડાઓનું શાસ્ત્ર, 'સ્ટેટિસ્ટિક્સ' [આંકડાશાસ્ત્રી

**અંકશાસ્ત્ર-વેત્તા, અંકશાસ્ત્રી** (અઙ્કુ-) વિ., પું. [સં., પું.]

**અંક-શિક્ષણ** (અઙ્કુ-) ન. [સં.] આંકડાનું જ્ઞાન, આંકડાની વિદ્યાનું અધ્યયન

**અંકસ** (અઙ્કુસ) પું. [સં. अङ्कुश] અંકુશ, હાથી ચલાવવામાં વપરાતો છેડેથી વાળેલો અણીદાર સળિયો, કોતાર

**અંક-સમાપ્તિ** (અઙ્કુ-) સ્ત્રી. [સં.] નાટ્યના અંકનું ત્યાં ત્યાં પૂર્ણ થવું એ. (નાટ્ય.)

**અંક-સંજ્ઞા** (અઙ્કુ-સઞ્જ્ઞા) સ્ત્રી. [સં.] એક બે વગેરેથી બત્રીસ સુધીના અંક બતાવવા વપરાતું તે તે અંક માટેનું નામ (ભૂ-ભૂમિ એક, નેત્ર બે, શિવનેત્ર ત્રણ, યુગ ચાર, બાણ પાંચ, વગેરેથી દંત બત્રીસ વગેરે). (કાવ્ય.)

**અંકસી** સ્ત્રી. [સં. अङ्कुशिका] આંકડી, 'સ્ટોપર'

**અંક-સ્થ, -સ્થિત** (અઙ્કુ-) વિ. [સં.] ખોળામાં રહેલું

**અંકાઈ** (અઙ્કુાઈ) સ્ત્રી. [જુઓ 'આંકવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ.પ્ર.] આંકવાનું કામ, લીટી દોરવાનું કામ. (૨) આંકવાની રીત, આંકણી. (૩) આંકવાનું મહેનતાણું, અંકામણ, અંકામણી

**અંકાકાર** (અઙ્કુ-) પું. [સં. अङ्क + आकार], **અંકાકૃતિ** (અઙ્કુ-) સ્ત્રી. [+ સં. आकृति] અંક કે અંકોની આકૃતિ. (૨) વિ. આંકડીના આકારનું, આંકડિયા જેવું

**અંકામણ** (અઙ્કા-) ન., **-ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંકવું' + ગુ. 'આમણ'-'આમણી' કૃ.પ્ર.] આંકવા-અંકાવવાનું મહેનતાણું

**અંકાવવું, અંકાવું** (અઙ્કુા-) જુઓ 'આંકવું'માં.

**અંકાવતાર** (અઙ્કુાવ-) પું. [સં. अङ्क+अवतार] પૂર્વના અંકને અંતે પાત્રો દ્વારા સૂચિત થયેલું કાર્ય પછીના તરતના અંકમાં લાવી એનું અનુસંધાન કરવાની ક્રિયા. (નાટ્ય.)

**અંકાવલિ(-લી, ળિ,-ળી)** (અઙ્કુા-) સ્ત્રી. [સં. अङ्क + आवलि,-ली] અંકોની પંક્તિ. (૨) વર્ષોના અંકોની ગણતરી

**અંકાસ્થિ** (અઙ્કુા-) ના. [સં. अङ्क + अस्थि] કાંડાના સાંધાનું હથેળીના ચોથા અને પાંચમા હાડકા સાથે સંધાનવાળું હાડકું, ફણધર, 'અન્સિફોર્મ બોન'

**અંકાસ્ય** (અઙ્કુાસ્ય) ન. [સં. अङ्क+आस्य] જુઓ 'અંક-મુખ'.

**અંકાંતિકત્વ** (અઙ્કુાન્તિ-) ન. [સં. अङ्क + अन्तिकत्व] વચ્ચે કાંઈ પણ વ્યવધાન ન હોય તેવું આંકડાઓનું નિકટપણું, 'લૉ ઑફ એક્સ્ક્લ્યુડેડ મિડલ' (મ. ન.)

**અંકિત** (અઙ્કિત) વિ. [સં.] નિશાની થઈ હોય તેવું, છાપવાળું. (૨) જેની કિંમત નક્કી સૂચવાયેલી છે તેવું. (૩) સૂચવાયેલું. (૪) ગુણ કર્મ વગેરેથી ખ્યાત પામેલું. (૫) અમુક રીતે નક્કી થયેલું, 'ઇયર-માર્ક્ડ'

**અંકી** (અઙ્કી) વિ. [સં., પું.] નિશાનીવાળું

**અંકુર** (અઙ્કુર) પું. [સં., પું., ન.] ફણગો, કોંટો. (૨) (લા.) મૂળ, બીજ. [**૦આવવો, ૦ફૂટવો, ૦બેસવો** (-બેસવો) (રૂ.પ્ર.) વનસ્પતિમાં કોંટો દેખાવો]

**અંકુરાગ્ર** (અઙ્કુરાગ્ર) ન. [+ સં. अग्र] ફણગાનો આગલો ભાગ, ફણગાની અણી

**અંકુરાર્પણ** (અઙ્કુરા-) ન. [+ સં. अर्पण] માંગલિક કાર્યોને આરંભે વિધિપૂર્વક તાજા અંકુર અર્પણ કરવાનો વિધિ

**અંકુરિત** (અઙ્કુરિત) વિ. [+ સં. इत નામધાતુને ભૂ. કૃ. પ્રત્યય] જેમાં ફણગો કે ફણગા ફૂટયા હોય તેવું. (૨) (લા.) જન્મ પામેલું [ફૂટી નીકળ્યું છે તેવી (સ્ત્રી)

**અંકુરિત-યૌવના** (અઙ્કુરિત-) વિ., સ્ત્રી. [સં.] જેને યૌવન

**અંકુરો** (અઙ્કુરો) પું. [સં. अङ्कुरक->अंकुरअ-] દક્ષિણ ગુજરાતમાં પારડી બાજુ થતું બોરસલીના પ્રકારનું એક ઝાડ, રયણી (ચોધરી બોલીમાં)

**અંકુરોત્પત્તિ** (અઙ્કુરો-) સ્ત્રી. [+ સં. उत्पत्ति], **અંકુરોદ્‌ગમ** (અઙ્કુ-) પું. [+ સં. उद्गम], **અંકુરોદ્‌ભવ** (અઙ્કુ-) પું. [+ સં. उद्भव] કોંટા-ફણગા ફૂટવાની ક્રિયા

**અંકુશ** (અઙ્કુશ) પું. [સં.] હાથીને હાંકવા માટે વપરાતો છેડેથી વાળેલો અણીદાર સળિયો, કોતાર, ગાંજરો. (૨) (લા.) દાબ, કાબૂ, નિગ્રહ, નિયમન. (૩) સત્તા, કબજો. [**૦ના(-નાં)ખવો, ૦મૂકવો, ૦ રાખવો** (રૂ.પ્ર.) તાબામાં રાખવું, નિયમનમાં રાખવું. **૦ રહેવો** (-રે:વો), **૦માં રહેવું** (-રે:વું) (રૂ. પ્ર.) દાબમાં રહેવું, વશ રહેવું. **૦રાખવો, ૦માં રાખવું** (રૂ. પ્ર.) કાબૂમાં રાખવું, વશ રહે એમ કરવું]

**અંકુશ-ગ્રંથિ** (અઙ્કુશ-ગ્રન્થિ) સ્ત્રી. [સં., પું.] પોતાનો બીજા ઉપર કાબૂ છે યા હોવો જોઇયે એ પ્રકારનું માનસિક ગ્રાહવાળું વલણ, 'ઑથોરિટી કૉમ્પ્લેક્સ' (ભૂ. ગો.)

**અંકુશ-ધારી** (અઙ્કુશ-) વિ. [સં., પું.] અંકુશ ધરાવનાર. (૨) પું. મહાવત

**અંકુશ-નાબૂદી** (અઙ્કુશ-) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'નાબૂદી'.] કાયદાનો અંકુશ હટાવી લેવાની ક્રિયા, 'ડિ-કન્ટ્રોલ'

**અંકુશ-મુક્ત** (અઙ્કુશ-) વિ. [સં.] કાયદાના અંકુશમાંથી મુક્ત, 'ડિકન્ટ્રોલ્ડ' [આકારની થતી રચના. (તંત્ર.)

**અંકુશ-મુદ્રા** (અઙ્કુશ-) સ્ત્રી. [સં.] આંગળીઓની અંકુશના

**અંકુશિત** (અઙ્કુશિત) વિ. [સં.] તાબામાં રહેલું કે રાખેલું

**અંકુશી** (અઙ્કુશી) વિ., [સં., પું.] હાથમાં અંકુશવાળું. (૨) દાબમાં રાખનારું, અંકુશ ધરાવનારું

**અંકુસી** (અઙ્કુસી) સ્ત્રી. [સં. अङ्कुशिका> પ્રા. अंकुसिआ] અંકસી, આંકડી, 'સ્ટોપર'

**અંકૂલ** (-અઙ્કૂલ) જુઓ 'અંકોલ'.

**અંકે** (અઙ્કે) ક્રિ.વિ. [સં. + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ.નો પ્રત્યય] અંકથી સંખ્યાનો અંક લખ્યા બાદ અક્ષરોમાં ફરી સંખ્યા બતાવવામાં આવે ત્યારે એ પહેલાં 'અંકે' (આંકડામાં પૂર્વે લખાયેલું) એમ લખવામાં આવે છે તેથી આંકડામાં ફેરફાર ન કરી શકે એ માટે સંખ્યા દર્શાવીને પછી અક્ષરમાં રકમ

લખતાં પૂર્વે વપરાતો એ શબ્દ. [-કે કરવું (રૂ.પ્ર.) નક્કી કરવું, ચોક્કસ કરવું. (૨) કબૂલાત કરાવવી. -કે બાંધવું (રૂ.પ્ર.) કબૂલાત કરાવવી]

**અંક-શાયિની** (અઙ્ક-) વિ., સ્ત્રી. [સં.] ખોળામાં સૂવાવાળી

**અંકોટ**-(ઠ,-લ) (અઙ્કોટ) ન. [સં., પું.] કરેણના જેવડું અને એના જેવાં પાનવાળું એક ઝાડ

**અંકોટું**(-ઠું) ન. [+ગુ. 'ઉ' ત.પ્ર.] અંકોટનું ફળ

**અંકોઠ** (અઙ્કોઠ) જુઓ 'અંકોટ'.

**અંકોડા-બદ્ધ** (અઙ્કોડા-) વિ. [જુઓ 'અંકોડો' + સં.], **અંકોડા-બંધ** (અઙ્કોડા-બન્ધ) વિ. [+સં.] અંકોડાની જેમ એક પછી એક સંબંધ બેસતો આવે તેવું, આંકડિયા વાળેલું. (૨) ક્રિ.વિ. સજ્જડ, જડબેસલાક

**અંકોડિયું** (અઙ્કો-) વિ. [સં. अङ्कुटितक-> પ્રા. अंकुडियअ-] આંકડાવાળું, વાંકડિયું

**અંકોડી**[1] (અઙ્કોડી) સ્ત્રી. [સં. अङ्कुरिका> પ્રા. अंकुरिआ] પલાળવાથી ફોટા ફૂટેલ મગ. (૨) મગની બનતી ખાવાની એક વાની

**અંકોડી**[2] (અઙ્કોડી) સ્ત્રી. [સં. अङ्कुटिका-> પ્રા. अंकुडिआ] માછલાં પકડવાનો લોઢાનો કાંટો, ગલ. (૨) ગૂંથવાનો સોયો. (૩) છેડે આંકડાવાળી ઝાડ ઉપરથી ફળ તોડવા માટેની લાકડી. (૪) નાનો અંકોડો [ગૂંથણી, 'ક્રોચેટ'

**અંકોડી-ગૂંથણ** ન. [+જુઓ 'ગૂંથણ'.] અંકોડીના ઘાટની

**અંકોડો** (અઙ્કોડો) પું. [સં. अङ्कुटक-> પ્રા. अंकुडअ-] એકબીજામાં ભરાવેલી મોટી કડી. (૨) સાંકળનો પ્રત્યેક આંકડો. (૩) પકડ, સાણસો. (૪) હલકું રૂપું શુદ્ધ કરતી વેળા ગરમ થયેલા રસમાંથી એક પ્રકારની ઉત્પન્ન થતી હવાથી નાના-મોટા બંધાતા ઢાળિયાઓમાંનો ફાંટાવાળો શુદ્ધ રૂપાનો ઢાળિયો. (૫) એક જાતનું લંગર

**અંકોર**[1] (અઙ્કોર) પું. [સં. अङ्कुर] અંકુર, ફણગો, ફાંટો. (૨) કૂંપળ, કુમળાં પાંદડાં. (૩) (લા.) હેતુ, મર્મ

**અંકોર**[2] (અઙ્કોર) પું. ખેતરમાં કામ કરનારાં માટે સવારે કે બપોરે મોકલાતું ભોજન, ભાત

**અંકોરી** (અઙ્કોરી) સ્ત્રી. [સં. अङ्क દ્વારા] અંક, ખોળો, ગોદ. (૨) છાતી સરસું ચાંપવું એ., આલિંગન

**અંકોરો** (અઙ્કોરો) પું. [સં. अङ्कुटक-> પ્રા. अंकुडअ-] વીંછીનો ડંખ આપનારો અવયવ, આંકડો

**અંકોલ** (અઙ્કોલ) જુઓ 'અંકોટ'.

**અંકોલું** (અઙ્કોલું) જુઓ 'અંકોટું'. [આંખોવાળું

**અંખાળ** (અઙ્ખાળ) વિ. [જુઓ 'આંખ' + ગુ. 'આળ' ત.પ્ર.]

**અંખી** (અઙ્ખી) જુઓ 'આંખી.'

**અંગ** (અઙ્ગ) ન. [સં.] શરીરનો પ્રત્યેક અવયવ. (૨) શરીર. (૩) ભાગ. (૪) પોતે, જાતે. (૫) નાટયરચનામાં આવતી સંધિઓનો પ્રત્યેક પેટા ભાગ. (નાટ્ય.) (૬) આત્મીય જન. (૭) પ્રત્યય કે અનુગ જે પ્રકૃતિને લગાડવામાં આવે તે મૂળ શબ્દસ્વરૂપ. (વ્યા.) (૮) વેદનું શિક્ષા વગેરે છ અંગોમાંનું પ્રત્યેક. (૯) જૈન આગમોના મૂળ બાર ગ્રંથો-આચારાંગ સૂત્ર વગેરે પ્રત્યેક. (જૈન.) (૧૦) પું. હાલના ભાગલપુરની આસપાસનો દેશ કે જેની પશ્ચિમ તરફની સીમા ગંગા તથા સરયૂના સંગમ સુધીની હતી ('અંગ-વંગ-કલિંગ' એમ નિકટ નિકટના પ્રદેશ કહ્યા છે.). (સંજ્ઞા.) [૦ નું માણસ (રૂ.પ્ર.) ખાસ માણસ. ૦ ઉપર આપવું (કે ધીરવું) (રૂ.પ્ર.) કેવળ વિશ્વાસ ઉપર ધીરધાર કરવી. ૦ ઉપર કાઢવું (રૂ.પ્ર.) જાત ઉપર ઉછીનું લેવું. ૦ ઉપર લેવું (રૂ.પ્ર.) જોખમદારી વહોરવી. ૦ કળવું (રૂ.પ્ર.) શરીરે કળતર થવી. ૦ તપે ઘાલવું (રૂ.પ્ર.) પચાવી પાડવું. ૦ તોડવું, ૦ તોડીને કામ કરવું (રૂ. પ્ર.) સખત કામ કરવું. ૦ ભારે થવું (રૂ. પ્ર.) સુસ્તી આવવી. ૦ ભાંગવું (રૂ. પ્ર.) તાવ આવવાની શરૂઆત થવી. (૨) બહુ મહેનત કરવી. ૦ વધારવું (રૂ. પ્ર.) કામ ધંધાથી દૂર રહેવું. (૨) બેફિકર રહી માતેલા થવું. ૦ વધારી જાણવું (રૂ. પ્ર.) કામમાંથી છટકી જવું. ૦ નું કામ (રૂ. પ્ર.) અંગત કામ, ખાનગી કામ]

**અંગ-ઉધાર** અઙ્ગ-) ક્રિ. વિ. [+જુઓ 'ઉધાર.'] અંગત સાખ ઉપર

**અંગ-ઉપાંગ** (અઙ્ગ-ઉપાઙ્ગ) ન., બ. વ. [સં., સંધિ નથી કરી.] શરીર અને એના નાના મોટા બધા અવયવ

**અંગ-કસરત** (અઙ્ગ-) સ્ત્રી. [+જુઓ 'કસરત'.] શારીરિક વ્યાયામ [અંગ-યષ્ટિ

**અંગ-કાઠી** (અઙ્ગ-) સ્ત્રી. [+જુઓ 'કાઠી.'] શરીરનો બાંધો,

**અંગ-કૂદકો** (અઙ્ગ-) પું. [+જુઓ 'કૂદકો.'] ઊંચી કૂદ, 'હાઇ-જમ્પ' (દ. બા.)

**અંગ-ક્રિયા** (અઙ્ગ-) સ્ત્રી. [સં.] અંગોને ચંદન વગેરેનો લેપ કરવો એ. (૨) અંગને શણગારવાની ક્રિયા

**અંગ-ગ્રંથ** (અઙ્ગ-ગ્રન્થ) પું. [સં.] જૈનાગમનાં બાર મૂળ અંગોમાંનું આચારાંગ વગેરે પ્રત્યેક અંગ. (જૈન.)

**અંગ-ચાપલ**(-લ્ય) (અઙ્ગ-) ન. [સં.] અંગોની ચપળતા, અંગસ્ફૂર્તિ, ચંચળાઈ [નય. (૨) ચાળા

**અંગ-ચેષ્ટા** (અઙ્ગ-) સ્ત્રી. [સં.] શારીરિક હાવભાવ, અભિ-

**અંગજ** (અઙ્ગજ) વિ. [સં.] પુત્ર-પુત્રી વગેરે સંતાન

**અંગજા** (અઙ્ગજા) વિ., સ્ત્રી. [સં.] પુત્રી

**અંગ-જ્ઞાન** (અઙ્ગ-) ન. [સં.] સ્વાભાવિક જ્ઞાન, સહજ જ્ઞાન, (૨) સ્પર્શજ્ઞાન [(૨) શરીરનો ક્ષય કરનારો તાવ

**અંગ-જ્વર** (અઙ્ગ-) પું. [સં.] કામ વગેરેથી થતો ઉચાટ.

**અંગડ-બંગડ** (-અઙ્ગડ-બઙ્ગડ) પું. લાકડાનો ભાંગ્યો-તૂટ્યો સામાન. (૨) વિ. ભાંગ્યું-તૂટ્યું

**અંગડાઈ** સ્ત્રી. [હિં.] શરીર અને ખાસ કરીને હાથ તથા ખભા મરડવાની ક્રિયા. [૦ તોડવી (રૂ.પ્ર.) શરીર મરડવું. (૨) અદબ વાળીને બેસવું. (૩) કાંઈ કામ ન કરવું]

**અંગડાવું** અ. ક્રિ. [હિં. દ્વારા] શરીર મરડાવું

**અંગડું** (અઙ્ગડું) ન. [સં. अङ्ग + ગુ. 'ડું' લઘુતાવાચક ત.પ્ર.] શરીર, દેહ, કાયા, ડીલ [લૂગડું, વસ્ત્ર

**અંગ-ઢાંકણ** (અઙ્ગ-) ન. [સં. + જુઓ 'ઢાંકણ'.] (લા.) કપડું,

**અંગત** (અઙ્ગત) વિ. [સં. अङ्ग + आत्त = अङ्गात्त અંગને મળેલું. > પ્રા. अंगत्त] જાતને લગતું. (૨) ખાનગી

**અંગત-ઝડતી** (અઙ્ગત-) સ્ત્રી. [+જુઓ 'ઝડતી.'] જાતની તપાસ

**અંગત-તા** (અઙ્ગત-) સ્ત્રી. [+સં., ત.પ્ર.] અંગત હોવાપણું

**અંગત-દૃષ્ટિ** (અઙ્ગત-) [+ સં.] માણસના સ્વભાવની ખાસિયતને લીધે એનાં નિર્ણય અને પદ્ધતિમાં પડતો તફાવત
**અંગદ** (અઙ્ગદ) પું. [સં.] બાજુબંધ, બાહુભૂષણ. (૨) રામાયણમાં વાનરરાજ વાલિનો પુત્ર. (સંજ્ઞા.)
**અંગદ-કૂદકો** (અઙ્ગદ-) પું. [+ જુઓ 'કૂદકો'.] (લા.) રામાયણમાં અંગદ વાનર કૂદીને લંકા ગયો હતો તે પ્રકારનો પ્રબળ કૂદકો, હનુમાન-કૂદકો, 'હાઇ-જંપ'
**અંગ-દાહ** (અઙ્ગ-) પું. [સં.] અંગોમાં થતી બળતરા
**અંગના** (અઙ્ગના) સ્ત્રી. [સં.] સ્ત્રી, મહિલા, વનિતા, નારી
**અંગ-ન્યાસ** (અઙ્ગ-) પું. [સં.] હૃદય વગેરે શરીરના ભાગોમાં મંત્રના ઉચ્ચારપૂર્વક હાથથી કરવામાં આવતો સ્પર્શ (મંત્રની ભાવના ત્યાં ત્યાં સ્થિર કરવાની ભાવનાથી)
**અંગ-પીડા** (અઙ્ગ-) સ્ત્રી. [સં.] શારીરિક પીડા
**અંગ-પૂજા** (અઙ્ગ-) સ્ત્રી. [સં.] ફળ વગેરેથી કરવામાં આવતું દેવોનું પૂજન
**અંગ-પ્રત્યંગ** (અઙ્ગ-પ્રત્યઙ્ગ) ન. [સં.] દરેકે દરેક અંગ
**અંગ-પ્રોક્ષણ** (અઙ્ગ-) ન. [સં.] શરીર ઉપર મંત્રપાઠથી કરવામાં આવતું છાંટણું. (૨) શરીરને ભીના કપડાથી ઘસીને સાફ કરવાની ક્રિયા, 'સ્પંજિંગ'
**અંગ-બલ(-ળ)** ન. [સં.] શારીરિક શક્તિ
**અંગ-બલ(-ળ)-વર્ધક** (અઙ્ગ-) વિ. [સં.] શારીરિક શક્તિનો વધારો કરનારું
**અંગ-ભંગ** (અઙ્ગ-ભઙ્ગ) પું. [સં.] શરીરના કોઈ પણ અંગનું તૂટી જવું એ. (૨) નૃત્ય-નૃત્ત વગેરેમાંનો અંગ-મરોડ
**અંગ-ભંગિ(-ગી)** (અઙ્ગ-ભઙ્ગિ,-ઙ્ગી) સ્ત્રી. [સં.] મોહક અંગ-મરોડ, અંગવિક્ષેપ
**અંગ-ભાવ** (અઙ્ગ-) પું. [સં.] શરીરની જુદી જુદી હિલચાલથી મનોભાવને વ્યક્ત કરવાપણું
**અંગ-ભૂત** (અઙ્ગ-) વિ. [સં.] અંગરૂપ બનેલું. (૨) આત્મીય, સ્વકીય, પોતાનું, અંગત. (૩) ભાગરૂપ
**અંગ-મરોડ** (અઙ્ગ-) પું. [સં. + જુઓ 'મરડવું'.] અંગોનો હાવભાવાત્મક વિક્ષેપ [ક્રિયા
**અંગ-મર્દન** (અઙ્ગ-) ન. [સં.] શરીરની ચંપી, ડીલ દબાવવાની
**અંગ-મહેનત** (અઙ્ગ-મેઃનત) સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'મહેનત'.] જાત-મહેનત, શારીરિક પોતીકો શ્રમ
**અંગ-માપક** (અઙ્ગ-) ન. [સં.] શરીર માપવાનું યંત્ર. (૨) શરીરના કોઈ ભાગમાં થતો કંપ માપવાનું યંત્ર, 'ઑકોમીટર' [છાંટવાની ક્રિયા
**અંગ-માર્જન** (અઙ્ગ-) ન. [સં.] શરીર પર મંત્રપાઠ કરી પાણી
**અંગ-માર્દવ** (અઙ્ગ-) ન. [સં.] અંગોની સુકોમલતા
**અંગમેજયત્વ** (અઙ્ગ-) ન. [સં.] અંગકંપ, ધ્રુજારી
**અંગ-મોડા** (અઙ્ગ-) પું., બ.વ. [+ જુઓ 'મોડવું'.] તાવ આવતાં પહેલાં થતી શરીરની કળતર, કસમોડા
**અંગ-યષ્ટિ** (અઙ્ગ-) સ્ત્રી. [સં.] શરીરની કાઠી, દેહ-યષ્ટિ
**અંગ-યાતના** (અઙ્ગ-) સ્ત્રી. [સં.] શરીરની વ્યથા-પીડા
**અંગ-રક્ષક** (અઙ્ગ-) વિ., પું. [સં.] શરીરનું રક્ષણ કરનાર, 'બૉડી-ગાર્ડ' [શરીરની સંભાળ
**અંગ-રક્ષણ** (અઙ્ગ-) ન., **અંગ-રક્ષા** (અઙ્ગ-) સ્ત્રી. [સં.]
**અંગરખી** (અઙ્ગર-ખી) વિ., સ્ત્રી. [સં. अङ्गरक्षिका > પ્રા. अंगरक्खिआ] અંગનું રક્ષણ કરનારું બખ્તર, કવચ. (૨) નાનો અંગરખો. (ઉચ્ચારણમાં 'ગ' ઉપર ભાર)
**અંગ-રખુ** (અઙ્ગ-) વિ. [સં. अङ्गरक्षक- > પ્રા. अंगरक्खअ- > અપ. अंगरक्खउ > જૂ.ગુ. अंगरखउ, अंगरखु] જાત બચાવી કામ કરનારું (૨) અંગરક્ષક
**અંગરખું** (અઙ્ગર-ખું) ન., **-ખો** પું. [જુઓ 'અંગ-રખુ'. ઉચ્ચારણમાં 'ગ' ઉપર ભાર.] જૂની પદ્ધતિનો ચાર કસનો લાંબો ડગલો. (૨) કવચ, બખ્તર
**અંગ-રસ** (અઙ્ગ-) પું. [સં.] ફળનો પાણી ભેળવ્યા વગરનો રસ [વિલાસ
**અંગ-રંગ** (અઙ્ગ-રઙ્ગ) પું. [સં.] શરીરની કાંતિ. (૨) ભોગ-
**અંગ-રાગ** (અઙ્ગ-) પું. [સં.] શરીર ઉપર લેપવામાં આવતો સુગંધી પ્રવાહી પદાર્થ, ઉવટણ, વિલેપન, પીઠી
**અંગ-રાજ** (અઙ્ગ-) પું. [સં.] અંગદેશનો રાજા કર્ણ દાનેશ્વરી (મહાભારતમાં). (સંજ્ઞા.)
**અંગરેજ** જુઓ 'અંગ્રેજ.'
**અંગરેજી** જુઓ 'અંગ્રેજી.' [મરોડ
**અંગ-લચક** (અઙ્ગ-લચક્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'લચક'.] અંગનો
**અંગ-લતા, -તિકા** (અઙ્ગ-) સ્ત્રી. [સં.] સુકોમળ શરીરરૂપી વેલ, નાજુક દેહ
**અંગ-લૂ(-લું)છણું**[1] (અઙ્ગ-) ન. [+ જુઓ 'લૂ(-લું)છવું' ક્રિયાવાચક] મૂર્તિને સ્નાન કરાવી સાફ કરવાપણું [ટુવાલ
**અંગ-લૂ(-લું)છણું**[2] ન. [સં. + જુઓ 'લૂ(-લું)છવું'. કર્તૃવાચક]
**અંગ-લેપ** (અઙ્ગ-) પું., **-પન** ન. [સં.] શરીરે અંગરાગ લગાવવાની ક્રિયા. (૨) અંગ-રાગ
**અંગ-વર્ણ** (અઙ્ગ-) પું. [સં.] શરીરનો રંગ-વાન
**અંગ-વર્ણન** (અઙ્ગ-) ન. [સં.] શરીરની સુંદરતાનું બયાન
**અંગ-વસ્ત્ર** (અઙ્ગ-) ન. [સં.] ખેસ, પિછોડી, દુપટ્ટો. (૨) (લા.) રખાત સ્ત્રી
**અંગ-વાટો** (અઙ્ગ-) પું. [સં. + જુઓ 'વાટો.'] જમીન ખેડતાં માલિક અને ખેડ માટે બળદ આપનાર એ બેના ભાગ જતાં ખેતી કરનારને માટે રહેલો બાકીનો ભાગ
**અંગ-વિકાર** (અઙ્ગ-) પું., **અંગ-વિકૃતિ** (અઙ્ગ-) સ્ત્રી. [સં.] શારીરિક ખોડખાંપણ. (૨) વાઇનો રોગ, ફેફરું
**અંગ-વિક્ષેપ** (અઙ્ગ) પું. [સં.] અંગમરોડ, શારીરિક હાવભાવ. (નાટ્ય.)
**અંગ-વિચ્છેદ** (અઙ્ગ-) પું. [સં.] શરીરના અવયવની વાઢકાપ
**અંગ-વિજ્ઞાન** (અઙ્ગ-) ન., **અંગ-વિદ્યા** (અઙ્ગ-) સ્ત્રી [સં.] શરીરશાસ્ત્ર. (૨) સામુદ્રિક વિદ્યા. (૩) વેદનાં છ અંગોને લગતી વિદ્યા. (૪) જૈનાગમનાં અંગોની વિદ્યા. (જૈન.)
**અંગ-વિન્યાસ** (અઙ્ગ-) પું. [સં.] અંગને-શરીરને વ્યવસ્થિત રીતે કરવાની ક્રિયા, 'પોઝ' (ન. મો.) (૨) અંગ-વિક્ષેપ
**અંગ-વૈકલ્ય** (અઙ્ગ-) ન. [સં.] શારીરિક ખોડ-ખાંપણ
**અંગ-વ્યાયામ** (અઙ્ગ) પું. [સં.] શારીરિક કસરત
**અંગ-શક્તિ** (અઙ્ગ-) સ્ત્રી. [સં.] શારીરિક તાકાત
**અંગ-શુદ્ધિ** (અઙ્ગ-) સ્ત્રી. [સં.] દેહશુદ્ધિ
**અંગ-શૂલ(-ળ)** (અઙ્ગ-) ન. [સં.] શરીરમાં થતી કળતર

**અંગ-શૈથિલ્ય** (અઙ્ગ-) ન. [સં.] શારીરિક શિથિલતા
**અંગ-શોભનક્રિયા** (અઙ્ગ-) સ્ત્રી., **અંગ-સંસ્કાર** (અઙ્ગ-સંસ્કાર) પું. [સં.] શરીરને શણગારવાની ક્રિયા, ટાપટીપ
**અંગ-સૌષ્ઠવ** (અઙ્ગ-) ન. [સં.] શરીરનું ઘાટીલાપણું
**અંગ-સ્પર્શ** (અઙ્ગ-) પું. [સં.] શરીરને અડવાપણું
**અંગ-સ્વભાવ** (અઙ્ગ-) પું. [સં.] જાતિસ્વભાવ
**અંગ-હીન** (અઙ્ગ) વિ. [સં.] શરીરના એક કે વધુ અંગો વિનાનું, ખોડવાળું [શારીરિક ખોડ
**અંગહીન-તા** (અઙ્ગ) સ્ત્રી. [સં.] અંગહીન હોવાપણું,
**અંગળોઈ** સ્ત્રી. [સં. अङ्ग દ્વારા] ગાડાનાં પૈડાં ગધેડિયાને એટલે ધરીઓ જેમાં ભેરવવામાં આવે છે તે લાકડાને ન ઘસાય એ માટે વચ્ચે મૂકવામાં આવતી કપડાની ઉઢાણી
**અંગાઉ** (અઙ્ગાઉ) વિ. [સં. अङ्ग + ગુ. 'આઉ' ત.પ્ર.] પોતાને લગતું, પોતાની જાતને લગતું, પોતાની માલિકીનું
**અંગાખરું** (-અઙ્ગા-) ન. અંગારા ઉપર સેકી ખરું કરેલું
**અંગાધિપ, અંગાધીશ, અંગાધીશ્વર** (અઙ્ગા-) પું [સં. अङ्ग + अधिप, अधि + ईश,-श्वर] અંગદેશનો મહાભારતકાલીન રાજા કર્ણ–દાનેશ્વરી. (સંજ્ઞા.)
**અંગારખું** (અઙ્ગા-) જુઓ 'અંગાખરું'.
**અંગાંગિ-ભાવ** (અઙ્ગાઙ્ગિ-) પું. [સં.] અવયવ અને અવયવીનો પારસ્પરિક સંબંધ, અંશનો આખા ભાગ સાથેનો સંબંધ, એક મુખ્ય અને બીજું એના અંગમાં સમાવેશ પામેલું હોય એવો સંબંધ
**અંગાર** (અઙ્ગાર) પું. [સં., પું., ન.] અંગારો, સળગતો ડાંડો, ખોટારો [આકાશી ગ્રહ. (સંજ્ઞા).
**અંગારક** (અઙ્ગા-) પું. [સં.] અંગારો. (૨) મંગળ નામનો
**અંગારક-વાયુ** (અઙ્ગ-) પું. [સં.] અંગાર અને પ્રાણવાયુના ભેગવાળો રંગ વગરનો એક વાયુ, 'કાર્બન ઑક્સાઇડ'
**અંગારકી** (અઙ્ગા-) સ્ત્રી. [સં.] વૈશાખ વદિ ચોથ
**અંગાર-દીવો** (અઙ્ગાર-) પું. [સં + જુઓ 'દીવો'.] અંગારા પેઠે તપીને પ્રકાશ આપતો દીવો. (પ.વિ.) ['ઇન્કૅન્ડેસન્સ'
**અંગાર-પ્રકાશ** (અઙ્ગાર-) પું. [સં.] તપીને પ્રગટતો પ્રકાશ,
**અંગાર-પ્રસ્તર** (અઙ્ગાર-) પું. [સં.] માછલાં તથા બીજાં દરિયાઈ પ્રાણીઓનાં હાડકાંનાં બંધાયેલાં પડો પછી બંધાતા થરોની રચના, કોલસાનો થર [વાના સમયનો ગાળો
**અંગારપ્રસ્તર-યુગ** (અઙ્ગાર-) પું. [સં.] કોલસાનાં પડ બંધા-
**અંગાર-મણિ** (અઙ્ગાર-) પું. [સં.] પ્રવાલ, પરવાળું
**અંગાર-વાયુ** (અઙ્ગાર-) પું. [સં.] જુઓ 'અંગારક-વાયુ.'
**અંગારવું** (અઙ્ગારવું) સ.ક્રિ. [સં., તત્સમ ના.ધા.] સળગાવવું, ચેતાવવું, પેટાવવું. (૨) અભડાયેલા વાસણને અંગારો નાખી તપાવી શુદ્ધ કરવું. **અંગારાવું** (અઙ્ગારા-) કર્મણિ., ક્રિ. **અંગારાવવું** (અઙ્ગારા-) પ્રે., સ.ક્રિ. [તાપ પડવો એ
**અંગાર-વૃષ્ટિ** અઙ્ગાર-) સ્ત્રી. [સં.] (લા.) ઉનાળામાં સખત
**અંગારામ્લ** (અઙ્ગા-) પું. [ + સં. अम्ल ન.] એ નામનો એક તેજાબ, 'કાર્બોલિક ઍસિડ' [નિક ઍસિડ ગૅસ'
**અંગારામ્લ-વાયુ** (અઙ્ગા-) પું. [સં.] અંગારવાયુ, 'કાર્બો-
**અંગારાવવું, અંગારાવું** (અઙ્ગારા-) જુઓ 'અંગારવું'માં.
**અંગારિયું** (અઙ્ગા-) ન. [સં. अङ्गार + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અંગારા પર સેકેલ દાણા વગેરેનો પોંક. (૨) કાજળી પડેલો જુવારનો છોડ, આંજિયું
**અંગારી** (અઙ્ગારી) સ્ત્રી. [સં. अङ्गारिका > પ્રા. अंगारिआ] નાનો અંગારો, તણખો. (૨) સગડી
**અંગારો** (અઙ્ગારો) પું. [સં. अङ्गारक > પ્રા. अंगारअ-] ડાંડો, ખોટારો, સળગતો કોયલો કે કોલસો. (૨) કાજળી ગયેલો જુવારનો દાણો. (૩) જુવારમાં થતો એક જાતનો રોગ. [-રા ઝરવા, -રા વરસવા (રૂ.પ્ર.) ઉનાળાનો ભારે તાપ પડવો. (૨) પ્રબળ ગુસ્સો થવો. -રા ઓકવા (રૂ.પ્ર.) ઘણું સહન કરવું. ૦ ઊઠવો (રૂ.પ્ર.) કુળમાં કપૂત પાકવો. ૦ મૂકવો (રૂ.પ્ર.) લડાવી મારવું]
**અંગિત** (અઙ્ગિત) વિ. [સં.] અંગને લગતું, અંગરૂપ. (૨) લોહીની સગાઈવાળું. (૩) (લા.) વિશ્વાસુ, અંગત વિશ્વાસનું
**અંગિયું** (અઙ્ગિ-) ન., **-યો** પું. [સં. अङ्ग + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઝભલું, બાળકનું ટૂંકી બાંયનું ખૂલતું લાંબું પહેરણ. (૨) કાપડું, ચોળી
**અંગી** (અઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] જેનું કોઈ અન્ય અંગ છે તેવું, પ્રધાન, મુખ્ય. (૨) ખાસ પોતાનું, અંગત [ગ્રહણ
**અંગી-કરણ** ન., **અંગી-કાર** (અઙ્ગી-) પું. [સં.] સ્વીકાર,
**અંગીકારવું** (અઙ્ગી-) સ. ક્રિ. [સં. अङ्गीकार, તત્સમ ના.ધા.] સ્વીકારવું. **અંગીકારાવું** (અઙ્ગી-) કર્મણિ., ક્રિ. **અંગીકારાવવું** (અઙ્ગી-) પ્રે., સ.ક્રિ.
**અંગીકારાવવું, અંગીકારાવું** (અઙ્ગી-) જુઓ 'અંગીકારવું'માં.
**અંગી-કૃત** (અઙ્ગી-) વિ. [સં.] સ્વીકારેલું. (૨) પોતાની મેળે સિદ્ધ, સ્વતઃપ્રતીત, 'ઍક્સિયૉમૅટિક'. (૩) ક્રિયાના સંબંધથી સ્વીકારેલું, 'પૉસ્ચ્યુલેટ' (ન.ભો.) [સ્વીકાર
**અંગી-કૃતિ** (અઙ્ગી-) સ્ત્રી. [સં.] અંગીકરણ. (૨) સ્વીકૃતિ,
**અંગીઠી** (અઙ્ગીઠી) સ્ત્રી. [જુઓ 'અંગીઠું + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય] સગડી, સગડી ચૂલો. (૨) સોનીની સગડી. (૩) પોંક પાડવા માટે જમીન જરા ખોદી તાપ કરવામાં આવે છે તે જગ્યા. (૪) (લા.) લાય, ઝાળ, અગન
**અંગીઠું** (અઙ્ગી-) ન., **-ઠો** પું. ધાતુ ગાળવાનું કૂંડું
**અંગી-ભૂત** (અઙ્ગી-) વિ. [સં.] અંગરૂપ થયેલું
**અંગીલો** (અઙ્ગી-) પું. [પ્રા.] બળદ-ગાડીમાં વપરાતો લોઢાનો ખીલો
**અંગુર** (અઙ્ગુર) પું., સ્ત્રી., ન. [સં. अङ्कुर] (લા.) નવી ચામડી. [૦આવવી(-વો) (રૂ. પ્ર.) રૂઝ આવવી. ૦ફાટવાં (રૂ. પ્ર.) ઘા રુઝાતી વખતે દેખાતા માંસના ઝીણા લાલ કણ દેખાવા. ૦બંધાવું (-બન્ધાવું) (રૂ.પ્ર.) ઘા રુઝાવો]
**અંગુલ** (અઙ્ગુલ) ન. [સં., પું.] આંગળું. (૨) આઠ જવ આડા રહે એવું માપ [આંગળું
**અંગુલિ(-લી), -લિકા** (અઙ્ગુ-) સ્ત્રી. [સં.] આંગળી,
**અંગુલિ(-લી)-ત્રાણ** (અઙ્ગુ-) ન. [સં.] આંગળીનું રક્ષણ થાય તેવા પ્રકારની બાણાવળીની આંગળી પર પહેરવાની ખોલી કે અંગૂઠી
**અંગુલિ(-લી)-નિર્દેશ** (અઙ્ગુલિ-) પું. [સં.] આંગળી ચીંધી કરવામાં આવતો નિર્દેશ, આંગળીથી બતાવવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) સહેજ ઇશારો

**અંગુલિ(-લી)-મુદ્રા** (અઙ્ગુલિ-) સ્ત્રી. [સં.] વીંટી. (૨) માલિકના નામાક્ષરવાળી વીંટી, સીલની વીંટી

**અંગુલિ(-લી)-મુદ્રિકા** (અઙ્ગુલિ-) સ્ત્રી. [સં.] વીંટી

**અંગુલિ(-લી)-વેષ્ટન** (અઙ્ગુલિ-) ન. [સં.] હથેળી અને આંગળીઓને ઢાંકવાનું સાધન, હાથનું મોજું

**અંગુલિ(-લી)-સંકેત** (અઙ્ગુલિ-સઙ્કેત), **અંગુલિ(-લી)-સંજ્ઞા** (અઙ્ગુલિ-સઞ્જ્ઞા) સ્ત્રી. [સં.] આંગળીથી ચીંધીને કરવામાં આવતી નિશાની [કાડવાની ક્રિયા

**અંગુલિ(-લી)-સ્પર્શ** (અઙ્ગુલિ-) પું. [સં.] આંગળી અડ-

**અંગુલિ(-લી)-સ્ફોટન**(અઙ્ગુલિ-) ન. [સં.] આંગળીથી વગાડવામાં આવતી ચપટી [કરડો, અંગૂઠડી

**અંગુલીય** (અઙ્ગુ-) ન. [સં.] આંગળીમાં પહેરવાની વીંટી કે

**અંગુષ્ઠ** (-અઙ્ગુષ્ઠ) પું. [સં.] હાથ કે પગનો અંગૂઠો

**અંગુષ્ઠ-પ્રમાણ, અંગુષ્ઠ-માત્ર** (અઙ્ગુષ્ઠ-) વિ. [સં.] અંગૂઠાના માપનું, અંગૂઠા જેવડું [છાપ

**અંગુષ્ઠ-મુદ્રા** (અઙ્ગુષ્ઠ-) સ્ત્રી. [સં.] અંગૂઠી. (૨) અંગૂઠાની

**અંગુશ્તરી** (-અઙ્ગુ-) સ્ત્રી. [ફા.] વીંટી

**અંગૂ(-ગો)ચો, -છો** (અઙ્ગૂ-) પું. [હિં. 'અંગુછા'. સં. अङ्ग-उक्षक- > પ્રા. अंगुच्छअ-] શરીરને લૂછવાનું સાધન, ટુવાલ

**અંગૂઠડી, અંગૂઠી** (અઙ્ગૂ-) સ્ત્રી. [સં. अङ्गुष्ठिका > પ્રા. अंगुट्ठिआ + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] આંગળીના રક્ષણ માટે પહેરવામાં આવતી ખોલી. (૨) વીંટી

**અંગૂઠા-છાપ** વિ. [જુઓ 'અંગૂઠો' + 'છાપ'.] અભણ હોઈ સહી કરવાને બદલે અંગૂઠાની છાપ આપનારું. (૨) (લા.) સત્તા ઉપર આવેલું અભણ

**અંગૂઠા-દાવ** (અઙ્ગૂ-) પું. [જુઓ 'અંગૂઠો' + 'દાવ'.] અંગૂઠો આગળ પડતું કામ કરે એવો કુસ્તીનો એક દાવ

**અંગૂઠા-પકડ** (અઙ્ગૂઠા-પકડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અંગૂઠો' + 'પકડ'.] વાંકા વળી હાથથી પગના અંગૂઠા ઝાલવાપણું (શારીરિક શિક્ષાનો આ એક પ્રકાર છે.)

**અંગૂઠા-પટી(-ટ્ટી)** (અઙ્ગૂઠા-) સ્ત્રી. [જુઓ 'અંગૂઠો' + 'પટી'-'પટ્ટી.'] અંગૂઠા જેટલી પહોળાઈની પટી (સાડી-ધોતિયાંની એવી કોર)

**અંગૂઠિયા-કોર** (અઙ્ગૂ-) સ્ત્રી. [જુઓ 'અંગૂઠિયું' + 'કોર'.] અંગૂઠાના માપની કોર (સાડી-ધોતિયાં વગેરેની)

**અંગૂઠિયું** (અઙ્ગૂ-) વિ. [સં. अङ्गुष्ठिकक- > પ્રા. अंगुट्ठिअअ-] અંગૂઠાના માપનું. (૨) ન. પગને અંગૂઠે પહેરવાનું એક ઘરેણું

**અંગૂઠિયો રોગ** (અઙ્ગૂ-) પું. [જુઓ 'અંગૂઠિયું' + સં.] (લા.) ભેંસને પૂરી દોહી લઈ પાડી કે પાડા માટે દૂધ ન રાખવાથી ભૂખને કારણે પાડી-પાડાને થતો રોગ

**અંગૂઠો** (અઙ્ગૂઠો) પું. [સં. अङ्गुष्ठक- > પ્રા. अंगुट्ठअ-] હાથ-પગનું પહેલું મોટું આંગળું. [**-ઠા પકડવા** (રૂ.પ્ર.) સજા તરીકે વાંકા વળી વિદ્યાર્થીઓએ પગના અંગૂઠા ઝાલવા. (૨) શિખામણ લેવી. **-ઠાનો રાવણ કરવો** (રૂ.પ્ર.) રજનું ગજ કરવું, ખૂબ વધારીને વાત કરવી. **-ઠે કમાડ ઠેલવું** (રૂ.પ્ર.) છૂપી રીતે કામ કરવું. (૨) બીજાને માલૂમ ન પડે એમ મદદ કરવી. (૩) પોતે અળગા રહી બીજા પાસે કામ કરાવવું. **-ઠે મારવું** (રૂ.પ્ર.) તુચ્છ ગણવું, તિરસ્કારવું, અવગણવું. **૦આપવો, ૦કરી આપવો, ૦પાડવો** (રૂ.પ્ર.) ખત વગેરેમાં અંગૂઠાનું નિશાન કરી સહી સ્વીકારવી. **૦ચાટવો, ૦ચૂમવો** (રૂ.પ્ર.) ખુશામત કરવી. **૦દેખાડવો, ૦બતાવવો** (રૂ. પ્ર.) ના પાડવી, નાપસંદગી દેખાડવી. (૨) નાસીપાસ થયેલાને ચીડવવું. (૩) તિરસ્કાર કરવો. (૪) વિરોધ દર્શાવવો. (૫) હાંસી કરવી]

**અંગૂર** (અઙ્ગૂર-) સ્ત્રી. [ફા.] લીલી દ્રાક્ષ

**અંગૂરી** (અઙ્ગૂરી) વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] દ્રાક્ષના જેવા લીલા રંગનું, આછું લીલું. (૨) દ્રાક્ષને લગતું. (૩) દ્રાક્ષનું બનાવેલું [ખારો અને આથો ચડેલો રસ

**અંગૂરી-સરકો** (અઙ્ગૂરી-) પું. [+ જુઓ 'સરકો'.] દ્રાક્ષનો

**અંગે** (અઙ્ગે) ના.યો. [સં. अङ्ग + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ.પ્ર.] –ને લીધે, –ને લઈ ને, –ને કારણે. (૨) બાબતમાં., વિષયમાં

**અંગેઅંગ** (અઙ્ગે–અઙ્ગ–) ન. [સં. अङ्ग + ગુ. 'એ' ત્રી. કે સા. વિ.. પ્ર. + સં.] પ્રત્યેક અંગ, (૨) ક્રિ.વિ. પ્રત્યેક અંગમાં

**અંગેઠી** (-અઙ્ગેઠી) સ્ત્રી. ગુલદાન, ફૂલદાની

**અંગેશ્વર** (અઙ્ગે-) પું. [સં. अङ्ग + ईश्वर] જુઓ 'અંગાધિપ.'

**અંગો-અંગ** (અઙ્ગો-અઙ્ગ) ક્રિ.વિ. [સં. अङ्ग + ઉ < વ (ફા.) + સં.] જુઓ અંગેઅંગ. (૨)' (૨) જાતે, પોતે, ખુદ, પોતાનાં બધાં જ અંગોથી

**અંગોછો** (અઙ્ગોછો) પું. [હિં. 'અંગુછા'. સં. अङ्ग-उक्षक- > પ્રા. अंगोच्छअ-] જુઓ અંગૂચો,–છો.'

**અંગોપાંગ** (અઙ્ગોપાઙ્ગ) ન. [સં. अङ्ग + उपाङ्ग] શરીરનો નાનો મોટો દરેક અવયવ. (૨) ક્રિ.વિ. આખે શરીરે. (૨) સંપૂર્ણ રીતે

**અંગોર** (અઙ્ગોર) સ્ત્રી. તળાવના સામા કાંઠાની જમીન. (૨) પુષ્કળ પાણી પાયેલી જમીન. (૩) ફળદ્રુપ પ્રદેશ

**અંગોરા** (અઙ્ગોરા) સ્ત્રી. બિલાડીની એક જાત (કે જેના વાળ લાંબા રૂપેરી સુંવાળા હોય છે.)

**અંગોળ** (અઙ્ગોળ) જુઓ 'અંઘોળ.'

**અંગોળ-ડી** (અઙ્ગોળ-) જુઓ 'અંઘોળ–ડી.'

**અંગોળવું** (અઙ્ગોળ-) જુઓ 'અંઘોળવું'.

**અંગ્રેજ** (અઙ્ગ્રેજ) વિ., પું. [અં. 'ઇંગ્લિશ', પોર્ચુ. 'ઇગ્લેસ'–'ઇગ્રેસ', કોંક. 'ઇંગ્લેઝ'– 'ઇગ્રેઝ', ગુ. 'ઇગ્રેજ' પણ] ઇંગ્લેન્ડ દેશનો નિવાસી (પુરુષ)

**અંગ્રેજણ** (અઙ્ગ્રેજણ્ય) સ્ત્રી. [+ ગુ. 'અણ' સ્ત્રીપ્રત્યય] અંગ્રેજ સ્ત્રી, 'ઇંગ્લિશ વૂમન' કે 'લેડી'

**અંગ્રેજિયત** (અઙ્ગ્રે-) સ્ત્રી. [+ અર. 'ઇય્યત્' પ્રત્યય] અંગ્રેજીપણું, અંગ્રેજોનો સુધારો

**અંગ્રેજી** (અઙ્ગ્રેજી) વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અંગ્રેજને લગતું. (૨) ઇંગ્લૅન્ડને લગતું. (૩) સ્ત્રી., ન. અંગ્રેજોની ભાષા, ઇંગ્લિશ ભાષા. (સંજ્ઞા.)

**અંગ્રેજી-કરણ** (અઙ્ગ્રેજી-) ન. [+ સં.] અંગ્રેજીમાં ભાષાંતર કરવાપણું. (૨) રીતરિવાજો–વહીવટ–શિક્ષણ વગેરેમાં અંગ્રેજી પ્રકારનું પ્રચલન, 'ઍંગ્લિસાઇઝિંગ'

**અંગ્રેજી-ખોર** (અઙ્ગ્રેજી-) વિ. [+ ફા. 'ખોર' પ્રત્યય], **અંગ્રેજી-પરસ્ત** (અઙ્ગ્રેજી-) વિ. [+ ફા.] અંગ્રેજી ભાષા તરફ આગ્રહ ધરાવનારું

**અંઘા(-ઘે)ડી** જુઓ 'અઘેડી'.

**અંઘા(-ઘે)ડો** જુઓ 'અઘેડો.'

**અંઘોલણ** ન. [જુઓ 'અંઘોળવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] નાહવામાં વપરાતી સુગંધી વસ્તુ

**અંઘો(-ગો)ળ** ન. [દે. પ્રા. अंगोहलि] સ્નાન, નાવણ. (૨) (લા.) કોઈ ને અડકવાથી અભડાઈ જવાય એવી નાહેલી હાલત, અડાઈ ન જવાય એવી પવિત્ર અવસ્થા, અબોટ

**અંઘો(-ગો)ળ-ડી** સ્ત્રી, [+ ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઉલેચણી. (૨) નાનું ઉનામણિયું, ઉનામણી, નાનું અંઘોળિયું. (૩) નાની તાંબાકૂંડી. (૪) નાહવાની ઓરડી, 'બાથ-રૂમ'. (૫) વરકન્યાને નવડાવવાની ક્રિયા. (૬) વરકન્યાને નવડાવનારી સ્ત્રી

**અંઘો(-ગો)ળવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'અંઘો(-ગો)-ળ,'-ના.ધા.] નાહવું, સ્નાન કરવું. (૨) સ. ક્રિ. નવડાવવું, સ્નાન કરાવવું. (૩) (લા.) પવિત્ર કરવું

**અંઘો(-ગો)ળિયું** ન. [જુઓ અંઘો(-ગો)ળ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] પાણી ગરમ કરવાનું વાસણ. (૨) નાહવા બેસવાનું પાટિયું. (૩) નાહવા સમયે પહેરવાનું પોતિયું કે ધોતિયું. (૪) વિ. સ્નાનને લગતું

**અંઘો(-ગો)ળિયો** પું. [જુઓ 'અંઘો(-ગો)ળિયું.'] પાણી ગરમ કરવાનો મોટો ઉનામણો. (૨) નાહવાને માટે ગરમ પાણી કાઢી આપનારો નોકર

**અંઘ્રિ** (અઙ્ઘ્રિ) પું. [સં.] પગ, ચરણ

**અંચઈ[1]** (અઞ્ચૈ) સ્ત્રી. રમતમાં વાંધા-વચકા ઉઠાવવા એ, અણચી, કચ. (૨) વાંકું બોલવું એ. (૩) જૂઠ

**અંચકાવવું, અંચકાવું[1]** જુઓ 'આંચકવું'માં.

**અંચકાવું[2]** અ.ક્રિ. ['જુઓ 'આંચકો' અને 'અચકાવું'.] અચકાવું, ખંચાવું, ક્ષોભથી પાછા પડવું. (૨) ઝૂંટવાવું

**અંચર-રા** (અઞ્ચર-) પું. પાપડ કે અથાણા વગેરેમાં થયેલો બગાડ

**અંચલ(-ળ)** (અઞ્ચલ,-ળ) પું. [સં.] સાડી-સાડલાનો લટકતો છેડો, પાલવ. (૨) માથા પર થઈ ને છાતી પર આવતો સાડી-સાડલાનો છેડો, સરંગટો [(૨) ભગવા ઝભ્ભાવાળું

**અંચલાન્વિત** (અઞ્ચલા-) વિ. [+ સં. अन्वित] અંચલવાળું.

**અંચળવો** પું. [સં. + ગુ. 'વું' ત.પ્ર.] નાનાં છોકરાંને ઓઢાડવા માટેનો ભાતીગળ રૂમાલ. [૦ ઉતારવો (રૂ. પ્ર.) આંખે ઝાંકો વાગ્યો હોય તે મટાડવા તેલમાં બોરડી બોળી સળગાવી પાણીની થાળીમાં મૂકવી. (૨) આંખનો ઝાંકો ઉતારવો]

**અંચળો** પું. [સં. अञ्चलक- > પ્રા. अंचलअ-] સાડીનો પાલવ. (૨) ખેસ, પછેડી, દુપટ્ટો. (૩) બાવા કે સાધુનો ઝભ્ભો. (૪) બાળકોને ઓઢાડવાનો ભાતીગળ રૂમાલ

**અંચી** (અઞ્ચી) જુઓ 'અંચઈ.' [૦ બકવી (રૂ. પ્ર.) રમતમાં જિદ્દ પકડવી. (૩) અણચી કરવી, કચ કરવી, વિરોધ કરવો]

**અંચો** (અઞ્ચો) પું. ટપાલના કાગળ નાખવાની પેટી. (૨) રસ્તા ઉપરનો મુકામ [અસત્ય

**અંચોઈ** (અઞ્ચોઇ) સ્ત્રી. અંચી (૨) વિ. જૂઠું, ખોટું,

**અંચોળો** જુઓ 'અંચળો.'

**અંજ** (અઞ્જ્ય) સ્ત્રી. ઉતાવળ, ઝડપ

**અંજાણુ-બા(-બહા)વરું** (અઞ્જણ-બા:વરું) વિ. [સં. अञ्जन + જુઓ ગુ. 'બાવરું.'] આંખો અંજાઈ ગઈ હોય એવું વ્યગ્ર, મૂંઝાતું

**અંજન** (અઞ્જન) [સં.] ન. આંજવાની ક્રિયા. (૨) આંજવા માટેનું ઘી કે તેલની મેશ પાડી એમાં કપૂર ચણકબાબ વગેરે સાથે ઘીમાં તૈયાર કરવામાં આવતો સ્નિગ્ધ પદાર્થ, કાજળ, મેશ. (૩) સુરમો. (૪) પું. એ નામનો એક પર્વત. નીલગિરિ. (સંજ્ઞા.). (૫) ન. [સં., પું.] એ નામનું એક મોટું ઝાડ

**અંજન-ગિરિ** (અઞ્જન-) પું. [સં.] નીલગિરિ નામનો દક્ષિણ ભારતનો પર્વત. (સંજ્ઞા.) (૨) પંજાબમાં આવેલો સુલેમાન પર્વત. (સંજ્ઞા.) [ગુટી

**અંજન-ગુટી** (અઞ્જન-) સ્ત્રી. [સં.] આંખ આંજવાની દવાની

**અંજન-રેખા** (અઞ્જન-) સ્ત્રી. [સં.] કાજળની દોરી-ઘાટની નિશાની [જેવા કાળા રંગનું

**અંજન-વર્ણ** (અઞ્જન-) પું. [સં.] કાળાશ. (૨) વિ. આંજણના

**અંજન-વિદ્યા** (અઞ્જન-) સ્ત્રી. [સં.] આંખમાં આંજવાથી પૃથ્વી માંહેનો ખજાનો નજરે પડે એવા સિદ્ધાંજનની કહેવાતી કાલ્પનિક વિદ્યા

**અંજન-શલાકા** (અઞ્જન-) સ્ત્રી. [સં.] આંજવાની સળી. (૨) મૂર્તિની સ્થાપના કરતાં પહેલાં મંત્રો ભણી એમાં કરાતું પ્રાણનું આરોપણ, મૂર્તિમાં મુકાતું ચૈતન્ય. (૩) (લા.) કામણગારી નારી, મોહ લગાડનારી સ્ત્રી [(સંજ્ઞા.)

**અંજના** (અઞ્જના) સ્ત્રી. [સં.] હનુમાનની માતા, અંજની.

**અંજનાદ્રિ** (અઞ્જનાદ્રિ-) પું. [જુઓ સં. अञ्जन + अद्रि.] જુઓ 'અંજન-ગિરિ.' [માંનો હનુમાન વાનર

**અંજના-પુત્ર, અંજના-સુત** (અઞ્જના-) પું. [સં.] રામાયણ-

**અંજનિકા** (અઞ્જનિકા) સ્ત્રી. [સં.] આંજણ રાખવાની ડબ્બી. (૨) એક જાતની ગરોડી (કાળા રંગની)

**અંજની** (અઞ્જની) સ્ત્રી. [સં. अञ्जना] જુઓ 'અંજના'.

**અંજની-ગીત** ન. [+ સં.] એક પ્રકારનો ૧૬ + ૧૬ + ૧૬ + ૧૦ માત્રાઓનો એક છંદ. (પિં.) ['અંજના-પુત્ર'.

**અંજની-પુત્ર, અંજની-સુત** (અઞ્જની-) પું. [+ સં.] જુઓ

**અંજનોપચાર** (અઞ્જનો-) પું. [સં. अञ्जन + उपचार] દુખતી આંખમાં દવા આંજવાની પ્રક્રિયા કે સારવાર

**અંજલિ(-ળિ)** સ્ત્રી. [સં., પું.] બે હથેળી ભેગી કરી કરવામાં આવતો પાત્રાકાર, ખોબો, પોશ. (૨) ખોબામાં સમાય તેટલી વસ્તુ પાણી ફૂલ વગેરે. (૩) (લા.) મૃતાત્માને ઉદ્દેશી આપવામાં આવતું જળ. (૪) મૃતાત્માને ઉદ્દેશી ગુણ-ખ્યાપનનાં વચન

**અંજલિ-કર્મ** (અઞ્જલિ-) ન. [સં.] મૃતાત્માને ઉદ્દેશી માન-સહિત કરવામાં આવતું જલપ્રદાન-ગુણખ્યાપન વગેરે

**અંજલિ-ગત** (અઞ્જલિ-) વિ. [સં.] ખોબામાં રહેલું

**અંજલિ-પૂર** (અઞ્જલિ-) વિ. [સં. + જુઓ 'પૂરવું'.] ખોબામાં સમાય તેટલું, ખોબો ભરીને થાય તેટલું

**અંજલિ-બદ્ધ** (અઞ્જલિ-) વિ. [સં.] બે હાથ જોડીને રહેલું, જોડેલી હથેળીઓવાળું [પ્રણામ કરવાની ક્રિયા

**અંજલિ-બંધન** (અઞ્જલિ-બન્ધન) ન. [સં.] બે હાથ જોડી

**અંજવાશિયું** જુઓ 'અંજવાસિયું.' [તેજોમયતા
**અંજવાસ** પું. [જુઓ 'અજવાળું.'] અજવાળું, પ્રકાશ,
**અંજવાસવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'અંજવાસ',-ના. ધા.] પ્રકાશિત કરવું, વાટ-દિવેટ સળગાવવી, દીવો પ્રગટાવવો
**અંજવાસિ(-શિ)યું** ન. [જુઓ 'અંજવાસ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અજવાળું આવવા માટે છાપરામાં કે ભીંતમાં રાખેલું બાકું
**અંજવાળવું** જુઓ 'અજવાળવું.'
**અંજવાળી** જુઓ 'અજવાળી.' ['અજવાળું.'
**અંજવાળું** ન. [સં. औज्ज्वलक- > પ્રા. उज्जुलअ-] જુઓ
**અંજસ**[૧] (અઞ્જસ) વિ. [સં.] સીધું, સરળ
**અંજસ**[૨] (અઞ્જસ) પું. અહંકાર, અભિમાન, ગર્વ
**અંજળ** (અઞ્જળ) ન. [સં. अन्न-जल] (લા.) દાણા-પાણીનું નિર્માણ, અન્નજળ, રજક. [૦ ઊઠવું (રૂ.પ્ર.) લેણાદેવી પૂરી થઈ જવી. (૨) રહેતા હોઇયે તે પ્રદેશમાંથી દિલ વિના અન્ય પ્રદેશમાં જવાનું થવું. ૦ **મૂકવું** (રૂ.પ્ર.) મરવાની અણીએ પહોંચવું, છેલ્લા શ્વાસ લેવા]
**અંજળ-પાણી** (અઞ્જળ-) ન., બ.વ. [+ જુઓ 'પાણી'. અહીં 'જળ'ની સાથે પુનરુક્તિ, રૂઢિથી.] (લા.) જુઓ ઉપર 'અંજળ'. [૦ **ઊઠવાં** (રૂ.પ્ર.) લેણાદેણી પૂરી થઈ જવી. (૨) વૃત્તિ માટે અન્ય પ્રદેશમાં જઈ રહેવું. ૦ **હાથમાં** (રૂ.પ્ર.) નસીબને અધીન]
**અંજળિ** (અઞ્જળિ) જુઓ 'અંજલિ.'
**અંજામ** (અઞ્જામ) પું. [ફા.] છેવટ, અંત. (૨) (લા.) પરિણામ, ફળ, નતીજો. (૩) (લા.) દુ:ખ, સંતાપ
**અંજામણ** (અઞ્જામણ્ય), **–ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંજવું' + 'આમણ'-'આમણી' કૃ.પ્ર.] (લા.) મોહમાં અંજાઈ જવાપણું, ભૂરકી
**અંજાવવું, અંજાવું** (અઞ્જા-) જુઓ 'આંજવું'માં.
**અંજિત** (અઞ્જિત) વિ. [સં.] આંજેલું કે અંજાયેલું
**અંજી** (અઞ્જી) સ્ત્રી. દળવાનું યંત્ર, ઘંટી
**અંજીર** (અઞ્જીર) ન. [ફા.] એક પ્રકારના મેવાનું ઝાડ (ઉમરાના પ્રકારનું). (૨) અંજીરના ઝાડનું લીલું કે સૂકવેલું ફળ
**અંજીરિયું** (અઞ્જી-) વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અંજીરના જેવા રંગનું કે અંજીર જેવું ઝાંખા મેલા લાલ રંગનું. (૨) એના જેવા રંગનાં કેળાંની એક જાતનું
**અંજીરી** (અઞ્જીરી-) સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અંજીરનું ઝાડ
**અંજુમન** (અઞ્જુ-) ન. [ફા.] મંડળ, સમાજ. (૨) સભા, સમિતિ
**અંજુમને ઇસ્લામ** (અઞ્જુ-) સ્ત્રી. [+ ફા. 'એ' + અર.] ઇસ્લામ-ધર્મીઓની મંડળી
**અંટ** જુઓ 'આંટ'. [૦ નું રાંટ કરવું (રૂ.પ્ર.) કાંઈનું કાંઈ કરી નાખવું, સમજ્યા વગરનું કામ કરવું]
**અંટવાણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'અંટવાવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] દોરીમાં પગ ભરાઈ જવાથી ગબડી પડવાપણું, આંટી. (૨) વચમાં અથડાયા કરતી વસ્તુ
**અંટશિયું** (અણ્ટ-) જુઓ 'અંટસિયું'. [દુશ્મનાઈ
**અંટસ** (અણ્ટસ) પું., સ્ત્રી. વેર લેવાની વૃત્તિ, કિન્નો,
**અંટસિ(-શિ)યું** (અણ્ટ-) વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' પ્રત્યય] વેર લેવાની વૃત્તિવાળું, કિન્નાખોર
**અંટા** (અણ્ટા) સ્ત્રી. સૂતર કે રેશમની આંટી. (૨) અફીણ કે ભાંગની મોટી ગોળી. (૩) દડો, લખોટો. (૪) મોટી કોડી, કોડો. (૫) શાખ. (૬) બિલિયર્ડ નામની અંગ્રેજી રમત. (૭) બિલિયર્ડની રમતમાંની હાથીદાંતની દડી
**અંટા-કોડી** (અણ્ટા-કૉડી) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'કોડી'.] (લા.) ઢોરને ગળાથી પગ સુધી બાંધવામાં આવતું દોરડું
**અંટા-ઘર** (અણ્ટા-) ન. [+ જુઓ 'ઘર'.] બિલિયર્ડની રમત રમવાનો ઓરડો [જમીન ઉપર હોય તેવું, વાંસાભેર
**અંટા-ચીત** (અણ્ટા-) વિ. [+ જુઓ 'ચીત'.] (લા.) પીઠ
**અંટા-બંધુ** (અણ્ટા-બન્ધુ) પું. [+ સં. बन्धक- > પ્રા. बन्धअ- > અપ.बन्धउ નું લઘુરૂપ] જુગાર રમવામાં વપરાતી આંટવાની કોડી, દાણિયો
**અંટાવવું, અંટાવું** (અણ્ટા-) જુઓ 'આંટવું'માં.
**અંટી** (અણ્ટી) સ્ત્રી. સૂતર કે રેશમ વગેરેની લચ્છી, દોરાની આંટી, આંટલી. (૨) એક હાથની એક બીજી પર ચડેલી બે આંગળી. (૩) આંગળીઓ વચ્ચેની ખાલી જગ્યા. (૪) કેડ પર વાળવામાં આવતી ધોતિયાની ગાંઠ. (૫) દોરો વીંટવાનું રીલ, ફાળકો. (૬) કાનની બૂટમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું, બૂટિયું. [૦ **કરવી** (રૂ.પ્ર.) કપટથી કોઈની ચીજ લઈ લેવી. ૦ **મારવી** (રૂ.પ્ર.) જુગારમાં આંગળીઓ વચ્ચે કોડી સંતાડવી. (૨) તોલમાં ઓછું જાય એમ ત્રાજવું ઝાલવું. (૩) બીજાની વસ્તુ એ જુએ નહિ એમ લઈ લેવી]
**અંટીવાળ** (-ળ્ય) જુઓ 'અંટેવાળ'.
**અંટીવાળવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'અંટીવાળ'.–ના. ધા.] આંટીએ ચડાવવું, હડફટમાં લેવું, આંટી મારી ગૂંચવવું
**અંટેવાળવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'અંટેવાળ'.–ના. ધા.] અટવાવું, ગૂંચવાવું. (૨) જતાં આવતાં કોઈને પગે અથડાવું, હડફટમાં આવવું, ઠેસે ચડવું
**અંટે(-ટી)વાળ** (-ળ્ય), **-ળી** સ્ત્રી. (લા.) આંટી, હડફટ, નડતર, અડચણ. (૨) ઢોર દોતાં પાછલા પગે બાંધવામાં આવતા નોંઝણાની આંટી. (૩) નોંઝણું. [**–ળે ચડ(-ઢ)વું** (-ળ્યે) (રૂ.પ્ર.) હડફટમાં આવવું. (૨) નકામું વચ્ચે અથડાવું-કુટાવું]
**અંટો** (અણ્ટો) પું. લખોટો
**અંટોલ-દાસ** (અણ્ટોલ-) પું. [જુઓ 'અંટોળ' + સં.] (લા.) સ્થિરતા કે મોભા વિનાનો માણસ, અણભરોંસાપાત્ર માણસ. (ભરૂચ.) (ન.મા.)
**અંટોળ** (અણ્ટોળ) વિ. ઘસાઈને તોળવાના કામમાંથી નીકળી ગયેલું નકામું (તોલું). (૨) (લા.) ભારબોજ વગરનું. (૩) જ્યાં ત્યાં અટવાતું, રખડાઉ, બેકાર. (૪) મૂર્ખ, અભણ
**અંટોળ-કાટલું** (અણ્ટોળ-) ન. [+ જુઓ 'કાટલું'.] વિશ્વાસ ન રખાય તેવું ખોટું તોલું. (૨) ઘાટઘૂટ વિનાનું કાટલું –તોલું. (૪) (લા.) ભરોંસો રાખી ન શકાય તેવું માણસ. (૫) મનમાનતું એટલે સંતોષકારક ન કરી શકનારું
**અંટોળો** (અણ્ટોળો) પું. આંટીઓ–ઘૂમરીઓ પ્રસરાવતો પવન, વંટોળિયો
**અંડ** (અણ્ડ) ન. [સં., પું., ન.] ઈંડું, બેદું. (૨) ગુહ્યાંગની

ગોળીવાળો માંસ-પિંડ, વૃષણ, પોલિયો. (૩) ફૂલનું ગર્ભાશય. (૪) દેવાલયના શિખર ઉપર શોભા માટે આમલક ઉપર ચડાવવામાં આવતો પથ્થરનો કે ધાતુનો કળશ. (૫) (લા.) લંબગોળ આકૃતિ. (૬) (લા.) બ્રહ્માંડ, વિશ્વ, લોકમંડળ

**અંડક** (અણ્ડક) ન. [સં.] નાનું ઈંડું. (૨) વૃષણ

**અંડ-કટાહ** (અણ્ડ-) ન. [સં., પું., ન.] ઈંડાનું કોચલું. (૨) (લા.) બ્રહ્માંડનું કોચલું, સમગ્ર બ્રહ્માંડ

**અંડ-કવચ** (અણ્ડ-) ન. [સં.] ઈંડા ઉપરનું ઢાંકણ

**અંડ-કોશ(-ષ)** (અણ્ડ-) પું. [સં.] વૃષણની કોથળી. (૨) સ્ત્રીનું રજ જેમાં પેદા થાય છે તે પિંડ, અંડાશય, સ્ત્રી-અંડ, 'ઓવરી'. (૨) ફળ ઉપરની છાલ. (૩) (લા.) બ્રહ્માંડ

**અંડકોશ(-ષ)-વાહિની** (અણ્ડ-) સ્ત્રી. [સં.] સ્ત્રી. અંડમાંથી ગર્ભાશયમાં રજ લઈ જનારી નળી, 'ફૂલોપિયન ટ્યૂબ'

**અંડ-જ, -જાત** (અણ્ડ-) વિ. [સં.] ઈંડામાંથી જન્મેલું (પક્ષી માછલું, સાપ, ગરોળી વગેરે) [નળી

**અંડ-નલિકા, અંડ-નલી(-ળી)** (અણ્ડ-) સ્ત્રી. [સં.] વૃષણની

**અંડ-પુટ** (અણ્ડ-) પું. [સં.] ઈંડાનું કોટલું

**અંડ-પ્રસવ** (અણ્ડ-) પું. [સં.] ઈંડાં પ્રસવવાની ક્રિયા

**અંડ-બંડ** (અણ્ડ-બણ્ડ) વિ. ['બંડ'નો દ્વિર્ભાવ; રવા.] પ્રયોજન વિનાનું, નકામું, વ્યર્થ. (૨) ન. સંબંધ વગરની વાત, બકવાટ. (૩) ખરાબ શબ્દ, ગાળ [અંડજ

**અંડ-ભવ** (અણ્ડ-) વિ. [સં.] ઈંડામાંથી ઉત્પન્ન થનારું,

**અંડ-ભિત્તિ** (અણ્ડ-) સ્ત્રી. [સં.] ઈંડાની અંદરની દીવાલ

**અંડ-માર્ગ** (અણ્ડ-) પું. [સં.] ગર્ભાશયની દરેક બાજુ પર રહેલી અને એમાં સ્ત્રીરજ લઈ જનારી નળી, 'ઓવિડક્ટ'

**અંડ-યુગ** (અણ્ડ-) ન. [સં.] બેઉ વૃષણનું જોડકું

**અંડર–** (અણ્ડર) [અં., સમાસમાં પૂર્વ પદ] નીચેનું, ઓછું

**અંડર-એક્સ્પોઝર** (અણ્ડર-) પું., ન. [અં.] છબી પાડતી વખતે કૅમેરાની તકતીને જરૂરી કરતાં ઓછો પ્રકાશ આપવાની ક્રિયા

**અંડર-ગ્રાઉંડ, અંડર-ગ્રાઉન્ડ** (અણ્ડર-ગ્રાઉણ્ડ) વિ. [અં.] જમીનના અંદરના પડમાં રહેલું. (૨) સરકારી ગુનો કર્યા પછી ગુપ્ત વાસમાં રહેનાર (આરોપી)

**અંડર-ગ્રેજ્યુએટ** (અણ્ડર-) વિ. [અં.] મહાશાળાના અભ્યાસમાં સ્નાતક કક્ષા સુધી ન પહોંચેલું [ઓછી લેવાયેલી રકમ

**અંડર-ચાર્જ** (અણ્ડર-) પું. [અં.] લેવાવી જોઇયે તે કરતાં

**અંડ-રસ** (અણ્ડ-) પું. [સં.] ઈંડા માંહેનો રસ, જરદી. (૨) વૃષણમાં ભરાતું પાણી [સહાયક સચિવ, ઉપસચિવ

**અંડર-સેક્રેટરી** (અણ્ડર-) પું. [અં.] સચિવના હાથ નીચેનો

**અંડ-વર્ધન** (અણ્ડ-) ન., [સં.] વધરાવળનો રોગ કે જેમાં વૃષણમાં પાણી યા મેદ ભરાતાં એ મોટાં થાય છે.

**અંડવાઈ** સ્ત્રી. [સં. अण्ड દ્વારા.] અંડવૃદ્ધિ

**અંડ-વાહ** (અણ્ડ-) ન. [સં., પું.] ઈંડાં સહીસલામતીથી લઈ જવા માટેનું મજબૂત તળિયાવાળું વાળાનું નાનું પાંજરું

**અંડ-વાહક** (અણ્ડ-) વિ. [સં.] વીર્ય લઈ જનારું

**અંડવાહ-નલિકા, અંડવાહ-નલી(-ળી), અંડ-વાહિની** (અણ્ડ-) સ્ત્રી. [સં.] વીર્ય લઈ જનારી નળી

**અંડ-વૃદ્ધિ** (અણ્ડ-) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અંડ-વર્ધન'.

**અંડ-શોફ** (અણ્ડ-) પું. [સં.] વૃષણ સૂજી જવાનો રોગ

**અંડ-સારિણી** (અણ્ડ-) [સં.] કીડાના પ્રાણી-વર્ગમાં ઈંડાં મૂકવા માટેની ઇંદ્રિય

**અંડળ** (અણ્ડળ) વિ. વગર મહેનતનું. (૨) (લા.) હરામનું

**અંડળ-ગંડળ** (અણ્ડળ-ગણ્ડળ) વિ. એલફેલ. (૨) ખરુંખોટું. (૩) ઢંગધડા વિનાનું

**અંડળો** પું. હલકી જાતનું એક ઘાસ

**અંડાકાર** (અણ્ડા-) પું., **અંડાકૃતિ** (અણ્ડા.) સ્ત્રી. [સં. अण्ड + आकार, आकृति] ઈંડાના જેવો આકાર. (૨) વિ. ઈંડાના જેવા આકારનું, લંબગોળ [અંટમ, ખરુંખોટું

**અંડા-ગંડા** (અણ્ડા-ગણ્ડા) ક્રિ.વિ. આડું અવળું, અંટમ-

**અંડાગાર** (અણ્ડા-) ન. [સં. अण्ड + अगार] નાનાં જંતુઓમાં ઉદરને છેડે નળીના આકારનો અવયવ, 'ઓવિપૉઝિટર'

**અંડાલું** ન. [સં. अण्ड દ્વારા] માછલું. (૨) વિ. ઈંડાંવાળું

**અંડાવસ્થા** (અણ્ડા-) સ્ત્રી. [સં. अण्ड + अवस्था] ઈંડારૂપ હોવાની પ્રથમ સ્થિતિ

**અંડાશય** (અણ્ડા-) ન. [સં. अण्ड + आशय, પું.] વીર્યજંતુ રહી પરિપક્વ થાય તેવો સ્ત્રી કે માદાના શરીરનો ભાગ, સ્ત્રી-અંડ

**અંડાશ્મ** (અણ્ડા-) પું. [સં. अण्ड + अश्मा] ઝીણા ઝીણા રજકણોની આસપાસ લગભગ ગોળાકાર ગઠ્ઠારૂપમાં બંધાયેલો એક જાતનો ચૂનાનો પથ્થર, 'ઓલાઇટ'. (ભૂ.વિ.)

**અંડિની** (અણ્ડિની) સ્ત્રી. [સં.] સ્ત્રીના ગુહ્ય ભાગનો એક રોગ, યોનિકંદ

**અંડિયાવવું** સ. ક્રિ. [સં. अण्ड દ્વારા ના.ધા.] ] બળદને જલદી હાંકવા માટે એના વૃષણ પકડી ડચકારવું [પાટો

**અંડિયું** ન. [ગ્રા.] પૈડાંને ચડાવવાની લોખંડની ગોળ પટ્ટી,

**અંડી**[1] (-અણ્ડી) સ્ત્રી. એરંડાનું ઝાડ

**અંડી**[2] (અણ્ડી) સ્ત્રી. અંચો, અણચી, કચ

**અંડોદર** (અણ્ડો-) ન. [સં. अण्ड + उदर] સ્ત્રી કે માદાના રજમાં રહેલાં જીવોત્પાદક જંતુ જેમાં વિકસે છે તેવી બીજકોશમાંની બંધ કોથળી, 'ઓવિસૅક'

**અંડોળ** (અણ્ડોળ) પું. [સં. आन्दोल] હિંડોળો. (૨) વિ. હિંડોળાની જેમ ડોલતું, હીચકતું

**અંડોળ-ગંડોળ** (અણ્ડોળ-ગણ્ડોળ) વિ. [ગ્રા.] આડું ઝૂલતું

**અંડોળવું** સ. ક્રિ. [સં. आन्दोल > પ્રા. अंदोल ] (લા.) ઓળંગવું, ઉલ્લંઘી જવું, વળોટી જવું, ઠેકી પાર જવું

**અંત** (અન્ત) પું. [સં.] છેડો, આખર, સમાપ્તિ, પરિપૂર્ણતા. (૨) અવધિ, હદ, સીમા, મર્યાદા. (૩) પરિણામ, ફળ, નતીજો. (૪) મરણ, મોત. (૫) પ્રલય, નાશ. [**૦ કાઢવો, ૦લેવો, ૦લઈ ના(-નાં)ખવો** (રૂ.પ્ર.) એક ને એક વાત પર મંડ્યા રહેવું. (૨) સંતાપવું, દુઃખ દેવું. **૦ કાઢી ના(-નાં)ખવો** (રૂ.પ્ર.) થકવી દેવું. (૨) સંતાપવું]

**અંતક** (અન્તક) પું. [સં.] મૃત્યુનો દેવ, યમરાજ. (૨) કાળ

**અંતક-ઉલ્લંઘન** (અન્તક-ઉલ્લઙ્ઘન) ન. [સં.] મરણને ઓળંગી-વટાવી જવાની ક્રિયા

**અંત-કડી** (અન્ત-) સ્ત્રી. [+ ગુ. 'કડી' પદની] એક જણ પદની એક કડી બોલે પછી બીજું એ કડીના છેલ્લા વર્ણથી શરૂ થતી નવી કડી બોલે એ પ્રકારની રમત

**અંત-કર** (અન્ત-) વિ. [સં.] નાશ કરનારું, અંત-કર્તા
**અંત-કરાર** (અન્ત-) પું. [+ અર.] મૃત્યુ વખતની કબૂલાત કે જુબાની, 'ડાઇંગ-ડેક્લેરેશન'
**અંત-કર્તા** (અન્ત-) વિ. [સં., પું.], **અંત-કારક** (અન્ત-) વિ. [સં.], **અંતકારી** (અન્ત-) વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અંતકર'.
**અંત-કાલ(-ળ)** (અન્ત-) પું. [સં.] આખરનો સમય, છેવટનો વખત. (૨) મૃત્યુ, મોત, મરણ. (૩) પ્રલયકાળ
**અંતકાળિયું** (અન્ત-) વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] મૃત્યુના સમયને લગતું, મોત વખતે કામ આવનારું
**અંતકાળિયો** (અન્ત-) વિ., પું. [જુઓ 'અંત-કાળિયું.'] અંતકાળ વખતે મડદા સાથે બાંધવામાં આવતો લાડુ. (૨) (લા.) વૈદ્ય [રહેલું
**અંત-ગત** (અન્ત-) વિ. [સં.] છેડે પહોંચેલું, અંતભાગમાં
**અંત-ગતિ** (અન્ત-) સ્ત્રી. [સં.] મરણ, મોત
**અંત-ઘડી** (અન્ત-) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ઘડી'.] મરણની છેલ્લી પળ
**અંતતઃ** (અન્તતઃ) ક્રિ.વિ. [સં.] આખરે, છેવટે, પરિણામે
**અંતતો-ગત્વા** (અન્ત-) ક્રિ. વિ. [સં., अन्ततः + गत्वा, સંધિથી] છેલ્લે જઈ ને, પરિણામે
**અંતર્** (અન્તર્) અવ્યય. [સં.] અંદર. (ગુ. માં એકલો નથી વપરાતો, પરંતુ 'અંદર'નો અર્થ બતાવવા તત્સમ સમાસના આદિ પદ તરીકે આવે છે; દા. ત. 'અંતરગ્નિ' 'અંતરંગ' 'અંતઃકરણ'; વળી ગુ. માં ગુ. શબ્દો પૂર્વે આવતો કવચિત્ 'અંતર'- એવું રૂપ પણ લે છે. દા.ત. અંતર-જકા(-ગાત)' વગેરે.) અંદરનું, આંતરિક
**અંતર**[1] (અન્તર) ન. [સં.] અંદરનો ભાગ. (૨) હૃદય, ચિત્ત, મન. (૩) કોઈ પણ બે પદાર્થો વચ્ચેનો ગાળો, અંતરાલ, અવકાશ. (૪) ખાંચો. (૫) તક, મોકો. (૬) તફાવત. (૭) અન્યતા, બીજાપણું. (૮) જુદાપણું, જુદાઈ. [૦ખોલવું (રૂ. પ્ર.) હૃદયની વાત કહેવી. ૦પડવું (રૂ. પ્ર.) બે પદાર્થો વચ્ચે છેટું પડવું. (૨) મનમાં જુદાઈ આવવી. ૦ભાંગવું (રૂ.પ્ર.) કોઈ પણ બે પદાર્થો વચ્ચેની આડચ દૂર કરવી, નજીક થાય એમ કરવું. ૦રાખવું (રૂ.પ્ર.) જુદાઈ ગણવી, મન મૂકી વાત ન કરવી]
**અંતર**[2] જુઓ 'અત્તર'.
**અંતર-ગત** (અન્તર-) વિ. [સં.] મનમાં રહેલું
**અંતર-ગતિ** (અન્તર-) સ્ત્રી. [સં.] હૃદયમાં રહેલો ભાવ
**અંતર-ગળ** (અન્તર-) સ્ત્રી. [સં. अन्त्र + જુઓ. 'ગળવું'.] વૃષણમાં આંતરડું ઊતરવાથી યા પાણી ભરાવાથી કે બીજા કોઈ કારણથી એની વૃદ્ધિ, વધરાવળ. (૨) સારણગાંઠ
**અંતર-ગાળો** પું. [જુઓ 'અંતર[1]' + 'ગાળો.'] વચ્ચેનો વખત, વચગાળો [અગ્નિ, જઠરાગ્નિ
**અંતરગ્નિ** (અન્ત-) પું. [સં. अन्तर् + अग्नि] જઠરનો
**અંતર-છાલ** (અન્તર-) સ્ત્રી. [જુઓ.સં. अन्तर् + 'છાલ.'] ઝાડની ઉપરની છાલની નીચેનું પડ, અંદરની કુમળી છાલ
**અંતર-જકા(-ગા)ત** (અન્તર-) સ્ત્રી. [સં. अन्तर् + 'જકા(-ગા)ત'] દેશની અંદર આવતા માલ ઉપર લેવાતું દાણ
**અંતરજામી** (અન્તર-) પું. [સં. अन्तर्यामी, અર્વા. તદ્ભવ] જુઓ 'અંતર્યામી'.

**અંતર-જાલ** (અન્તર-જાલ્ય) સ્ત્રી. કસરત કરવાની લાકડી. (૨) મલકુસ્તીમાં વપરાતી લાકડી
**અંતર-જેષ્ઠી** (અન્તર-) પું. [જુઓ' અંતર[1] + સં. ज्येष्ठी દ્વારા] એક જાતનો ઊતરતી કક્ષાનો મહલ
**અંતર-જ્ઞ** (અન્તર-) વિ. [સં.] મનની વાત જાણનારું. (૨) ભેદ સમઝવાની શક્તિવાળું. (૩) કોઈ પણ બે સ્થળો કે પદાર્થો વચ્ચેનું છેટાપણું કેટલું છે એની સમઝ ધરાવનારું
**અંતરતમ** (અન્તર-) વિ. [સં. अन्तस्तम] ઊંડામાં ઊંડા ભાગમાં રહેલું. (૨) તદ્દન નજીકનું
**અંતરતમ** (અન્તર-) પું. પાણીમાં ઊગતો એ નામનો ધોળાં ફૂલનો એક છોડ, બડાચૂલી, કુમુદતી
**અંતર-તર** (અન્તર-) વિ. [સં. अन्तरतर] વધારે અંદરનું
**અંતર-દર્શક** (અન્તર-) વિ. [સં.] કોઈ પણ બે સ્થળો વચ્ચેનું છેટાપણું બતાવનારું (નિશાન વગેરે)
**અંતર-દાઝ** (-ઝ્ય) સ્ત્રી. [સં. अन्तर्'+જુઓ 'દાઝ'.] અંદરનો ગુસ્સો, મનમાંનો ક્રોધ
**અંતર-ધાન, અંતર-ધ્યાન** (અન્તર-) વિ. [સં. अन्तर्धान] તિરોધાન પામેલું, અલોપ થઈ ગયેલું, દેખાતું બંધ થઈ ગયેલું
**અંતર-પટ** પું. [સં.] પડદો, ચક, આડું રાખેલું કપડું. (૨) (લા.) ભેદ, જુદાઈ [અંદરનું આવરણ
**અંતર-પડ** ન. [સં. अन्तर् + જુઓ 'પડ'.] અંદરનું પડ,
**અંતરપવું** (અન્તર-) અ.ક્રિ. [સં. अन्तर् દ્વારા] અંતર્ધાન થવું, દેખાતું બંધ થઈ જવું
**અંતર-પંથી** (અન્તર-પન્થી) પું. [સં. अन्तर-पथ > અંતરપંથ + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] (માર્ગમાં વચ્ચે આવેલો) વટેમાર્ગુ, મુસાફર
**અંતર-માપક** (અન્તર-) વિ. [સં.] વચ્ચેનો ગાળો કે છેટાપણું માપનારું (યંત્ર)
**અંતર-મેળ** (અન્તર-) પું. [સં. अन्तर + જુઓ 'મેળ.'] અંતઃકરણનો મેળાપ, મનમેળ [પણું, અંતર્ધાનદશા
**અંતર-લય** (અન્તર-) પું. [સં. अन्तर्+लय] દેખાતું બંધ થવા-
**અંતરવયવ** (અન્તરવ-) પું. [+ સં. अन्तर् + अवयव] અંદરનો અવયવ, અંદરનું અંગ
**અંતરવલોકન** (અન્તરવ-) ન. [સં. अन्तर् + अवलोकन] મનની અંદરના ગુણદોષ જોવાની ક્રિયા, અંતર્દૃષ્ટિ, આત્મ-નિરીક્ષણ [સોજો
**અંતરવા** પું. [સં. अन्त्र-वात] આંતરડાનો વાયુ, આંતરડાંનો
**અંતર-વાચક** (અન્તર-) વિ. [સં.] બે ગાળા વચ્ચેના દૂરપણાનો ખ્યાલ આપતું, દૂરતા બતાવનારું
**અંતર-વાસ**[1] (અન્તર-વાસ્ય) સ્ત્રી. [સં. अन्तर् +वासस्] શ્રાદ્ધ સરાવતી વખતે ખભા ઉપર નાખવામાં આવતું વસ્ત્ર
**અંતર-વાસ**[2] (અન્તર-વાસ્ય) સ્ત્રી. ઉતાવળે ખાતાંપીતાં શ્વાસ-નળીમાં જવાપણું, ઉન્નાળ, અંતરાસ
**અંતરવાસિયું** (અન્તર-) ન. [જુઓ 'અંતરવાસ[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] શ્રાદ્ધ સરાવતી વખતે ખભા ઉપર નાખવામાં આવતું વસ્ત્ર
**અંતર-વાસો** (અન્તર-) પું. [સં. अन्तर् + वासस् ન. દ્વારા] વિવાહ વગેરે શુભ કામમાં ગણપતિ વગેરેનું પૂજન કરતી વેળા પાઘડીનો છેડો કાઢી ડોકે નાખવાની ક્રિયા

**અંતર-વેલ** (અન્તર-વેલ્ય) સ્ત્રી. ઝાડ ઉપર થતી પીળી અને દોરા જેવી પાતળી વેલ, અમરવેલ

**અંતરશ(-સ)** (-શ્ય,-સ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'અંતરાશ.'

**અંતર-સીવો** (અન્તર-) પું. [જુઓ 'અંતર' + 'સીવવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] સીવેલા કપડાને બંધબેસતું કરવા માટે અંદરથી દોરો ભરવાની ક્રિયા [ છેટાપણું બતાવનારું

**અંતર-સૂચક** વિ. [સં.] બંને સ્થાનો કે પદાર્થો વચ્ચેનું

**અંતરંગ** (અન્તરઙ્ગ) વિ. [સં. अन्तर् + अङ्ग] અંદર રહેલું, મનમાં રહેલું. (૨) ખૂબ નજીકનું, આત્મીય, પોતાનું. (૩) (લા.) વિશ્વાસુ [ કરેલી પરીક્ષા, આંતરિક તપાસણી

**અંતરંગ-પરીક્ષણ** (અન્તરઙ્ગ-) ન. [સં.] ઊંડાણમાં ઊતરીને

**અંતરંગ-સભા** (અન્તરઙ્ગ-) સ્ત્રી. [સં.] ખાનગી મસલત ચલાવનારી સભા, મંત્રિ-મંડળ, 'કૅબિનેટ'

**અંતરંગી** (અન્તરઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] અંદરનું. (૨) (લા.) દિલોજાન, ઘણું વહાલું

**અંતરસ** (અન્તરસ્ય) જુઓ 'અંતરાશ'.

**અંતરાઈ** સ્ત્રી. [સં. अन्तर + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] છેટાપણું, જુદાપણું, ભિન્નતા. (૨) લા. અડચણ, વિઘ્ન. (૩) અવિશ્વાસ

**અંતરાકાશ** (અન્તરા-) ન. [સં. अन्तर् + आकाश પું., ન.] હૃદયનું પોલાણ (૨) એક જાતનો સૂક્ષ્મ વાયુ, 'ઈથર'.

**અંતરાગાર** (અન્તરા-) ન. [સં. अन्तर् + आगार] ઘરનો અંદરનો ભાગ

**અંતરાગ્નિ** પું. [સં. अन्तर + अग्नि] (લા.) મનમાં થતી ભારે ચિંતા [ અંદરનું ઢાંકણ

**અંતરાચ્છાદન** (અન્તરા-) ન. [સં. अन्तर् + आच्छादन]

**અંતરાત્મા** (અન્તરા-) પું. [સં. अन्तर् + आत्मा] દેહમાં રહેલો જીવ, જીવાત્મા. (૨) આંતરિક મન, અંતઃકરણ, 'કૉન્શિયન્સ' (મો. ક.)

**અંતરામણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આંતરવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] અડચણ, વિઘ્ન, દખલ, હરકત. (૨) રોકાણ, અટકાયત. (૩) (લા.) ઘેરાયેલું હોવાપણું

**અંતરાય** (અન્તરાય) પું. [સં.] અડચણ, આડખીલી, વિઘ્ન. (૨) અંતર, છેટાપણું. (૩) ભેદ, તફાવત

**અંતરાય-ભૂત** (અન્તરાય-) વિ. [સં.] અડચણ-રૂપ થયેલું

**અંતરાયી** (અન્તરાયી) વિ. [સં., પું.] અડચણરૂપ થનારું, આડે આવતું, વિઘ્ન-કર્તા

**અંતરારામ** (અન્તરા-) વિ. [સં. अन्तर् + आराम] અંદર અને અંદર ખુશ થતું, આત્મામાં આનંદ લેનારું, આત્મારામ

**અંતરાલ** (અન્તરાલ) ન. [સં.] કોઈ પણ બે પદાર્થો વચ્ચેનો ગાળો, વચગાળો, વચમાંની જગ્યા. (૨) આકાશ, અંતરિક્ષ, અવકાશ

**અંતરાલિક** (અન્તરા-) વિ. [સં.] એક મિશ્ર જાતિ કે કુળ

**અંતરાવરણ** (અન્તરા-) ન. [સં. अन्तर् + आवरण] અંદરનું ઢાંકણ, અંતરાચ્છાદન

**અંતરાવવું, અંતરાવું** જુઓ 'આંતરવું'માં. [ ભાગમાં વળેલું

**અંતરાવૃત્ત** (અન્તરા-) વિ. [સં. अन्तर् + आ-वृत्त] અંદરના

**અંતરા(-રાં)શ(સ)** (-શ્ય, -સ્ય) સ્ત્રી. [સં. अन्तर् + अश् ઉપરથી ગુ.] અન્નનળીને બદલે શ્વાસનળીમાં અનાજ કે પ્રવાહીનું જવું એ, ઉન્નાળ, અંતરસ

**અંતરિ(-રી)ક્ષ** (અન્ત-) ન. [સં.] આકાશ, ગગન, આભ

**અંતરિ(-રી)ક્ષ-ગમન** (અન્ત) ન. [સં.] આકાશ-ગમન

**અંતરિ(રી-)ક્ષ-પથ, અંતરિ(-રી)ક્ષ-માર્ગ** (અન્ત-) પું. [સં.] આકાશ-માર્ગ [જોઈ શકતા નથી તેવી તે તે દુનિયા

**અંતરિ(-રી)ક્ષ-લોક** (અન્ત-) પું. [સં.] આકાશમાં આપણે

**અંતરિ(-રી)ખ** (અન્ત-) ન. [સં. अन्तरिक्ष] અંતરિક્ષ

**અંતરિત** (અન્ત-) ક્રિ.વિ. [સં.] અંદર ગયેલું, અંદર રહેલું. (૨) છુપાવેલું, ગુમ કરેલું

**અંતરિયાળ** (અન્ત-) ક્રિ. વિ. [સં. अन्तराल] કોઈ સ્થાન નજીક ન હોય તેવા વેરાન ભાગમાં, ક્યાંક વચમાં અધવચ

**અંતરિંદ્રિય** (અન્તરિન્દ્રિય) સ્ત્રી. [સં. अन्तर् + इन्द्रिय ન.] અંદરની ઇંદ્રિય [ વિલંબ, વાર, મોડું

**અંતરી** (અન્તરી) સ્ત્રી. [સં. अन्तर + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.]

**અંતરીક્ષ** (અન્ત-) જુઓ 'અંતરિક્ષ.'

**અંતરીક્ષ-ગમન** (અન્ત-) જુઓ 'અંતરિક્ષ-ગમન.'

**અંતરીક્ષ-પથ, અંતરીક્ષ-માર્ગ** (અન્ત-) જુઓ 'અંતરિક્ષ-પથ' -'અંતરિક્ષ-માર્ગ.'

**અંતરીક્ષ-લોક** (અન્ત-) જુઓ 'અંતરિક્ષ-લોક.'

**અંતરીખ** (અન્તરીખ) જુઓ 'અંતરિખ.'

**અંતરીય** (અન્ત-) વિ. [સં.] અંદરનું, ભીતરનું. (૨) ન. શરીરના નીચેના ભાગનું વસ્ત્ર, ધોતિયું [ થયેલું, અદૃશ્ય

**અંતરું** (અન્ત-) વિ. [સં. अन्तर् + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] દેખાતું બંધ

**અંતરો** (અન્તરો) પું. [સં. अन्तरक > પ્રા. अंतरअ-] ધ્રુવપદના ત્રણ ભાગમાંનો બીજો ભાગ, આંતરો, ધ્રુવપદ પછીની ટૂક. (સંગીત.) [ લાગણીભર્યો બોલ

**અંતરોદ્ગાર** (અન્તરો-) પું. [સં अन्तर + उद्गार] હૃદયનો

**અંતર્ગણના** (અન્ત-) વિ. [સં.] ગણતરીમાં લેવાની ક્રિયા, સમાવેશ, કરવાની ક્રિયા.

**અંતર્ગત** (અન્ત-) વિ. [સં.] અંદર સમાયેલું, માહેલું, માંહેલું, અંદરનું, 'ઇન્ટીરિયર'. (૨) મનમાં રહેલું, હૃદયમાંનું. (૩) છુપાયેલું ગુપ્ત. (૪) દેખાતું બંધ થયેલું. (૫) (લા.) પોતાનું. (૬) ન. હૃદય, મન

**અંતર્ગતિ** (અન્ત-) સ્ત્રી. [સં.] અંદરના ભાગમાંનું ગમન. (૨) (લા.) ચિત્તવૃત્તિ, ધારણા, મુરાદ

**અંતર્ગર્ભ** (અન્ત-) [સં.] આંતરિક ગર્ભ, ગર. (૨) વિ. અંદર ગર્ભ એટલે સત્ત્વવાળું કાંઈ હોય તેવું. (૩) બે જીવવાળું

**અંતર્ગુહા** (અન્ત-) સ્ત્રી. [સં.] ગુફાનો અંદરનો ભાગ

**અંતર્ગૂઢ** (અન્ત-) વિ. [સં.] છુપાયેલું, છાનું. (૨) મનમાં ઊંડે ઊંડે રહેલું

**અંતર્ગૃહ** (અન્ત-) ન. [સં. પું., ન.] ઘરનો અંદરનો ભાગ

**અંતર્ગૃહ-ગત** (અન્ત-) વિ. [સં.] ઘરના અંદરના ભાગમાં ગયેલું કે રહેલું

**અંતર્ગોલ(-ળ)** (અન્ત-) વિ. [સં.] સપાટીની અંદરના ભાગમાં ગોળ ખાડાવાળું, 'કૉન્કેવ'

**અંતર્જકા(-ગા)ત** (અન્ત-) સ્ત્રી. [સં. अन्तर् + જુઓ 'જકા(-ગા)ત.'] દેશમાં ઉત્પન્ન થતા માલ ઉપરનો વેરો,

અંતર-જગાત, 'ઍકસાઇઝ'

**અંતર્જગત** ન. [સં. °જગત્] (લા.) અહંભાવ, 'ઈગો'

**અંતર્જ્ઞાન** (અન્ત-) ન. [સં.] આંતરિક દૃષ્ટિ. (૨) ગૂઢ જ્ઞાન. (૩) કોઠા-સમઝ

**અંતર્જ્ઞાન-વાદ** પું. [સં.] હેતુ કે કારણ જાણ્યા વિના થતા જ્ઞાનનો મત-સિદ્ધાંત, અંતઃપ્રજ્ઞાવાદ, 'ઇન્ટયુશનિઝમ' (અ.ક.)

**અંતર્જ્ઞાનવાદી** (અન્ત-) વિ. [સં., પું.] અંતર્જ્ઞાનવાદમાં માનનારું, અંતઃપ્રજ્ઞાવાદી, 'ઇન્ટયુશનિસ્ટ'

**અંતર્જ્ઞાની** (અન્ત-) [સં., પું.] ગૂઢ જ્ઞાન ધરાવનારું, આત્મ-જ્ઞાની. (૨) હૈયા-ઉકેલવાળું

**અંતર્જ્યોતિ** (અન્ત-) સ્ત્રી. [સં. अन्तर् + ज्योतिस् ન.] આંતરિક પ્રકાશ, આત્મપ્રકાશ. (૨) બ્રહ્મતેજ, બ્રહ્મનો પ્રકાશ. (૩) આત્મ-જ્ઞાન

**અંતર્જ્વલન** (અન્ત-) ન. [સં.] આંતરિક પરિતાપ, ચિંતા

**અંતર્દર્શક** (અન્ત-) વિ. [સં.] આવરણ નીચેના પદાર્થોને બતાવનારું (ઍક્સ-રે) (ગો.મા.)

**અંતર્દર્શન** (અન્ત-) ન. [સં.] આત્મ-નિરીક્ષણ, આત્માવ-લોકન, આત્મ-જ્ઞાન, 'ઇન્ટ્રોસ્પેક્શન'(ન. ભો.), અંતર્દૃષ્ટિ, 'ઇન્ટયૂશન'. (૨) પોતાના ગુણદોષોનો ખ્યાલ

**અંતર્દર્શી** (અન્ત-) વિ. [સં., પું.] અંતઃકરણમાં દૃષ્ટિ કરનારું, આત્મામાં દૃષ્ટિ રાખીને રહેલું

**અંતર્દશા** (અન્ત-) સ્ત્રી. [સં.] એક ગ્રહની મહાદશામાં આવતી બીજા ગ્રહોની ટૂંકી વચગાળાની દશા. (જ્યો.)

**અંતર્દહન** (અન્ત-) ન., **અંતર્દાહ** (અન્ત-) પું. [સં.] (લા.) આંતરિક બળતરા, માનસિક પરિતાપ

**અંતર્દીપ** પું. [સં.] (લા.) આંતરિક દૃષ્ટિ, અંતર્દર્શન, 'કૉન્શિયન્સ' [નીચ હૈયાવાળું

**અંતર્દુષ્ટ** (અન્ત-) વિ. [સં.] અંદરખાને દુષ્ટતાથી ભરેલું,

**અંતર્દૃષ્ટિ** (અન્ત-) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અંતર્દર્શન'.

**અંતર્દેશ** (અન્ત-) પું. [સં.] અંદરનો ભાગ

**અંતર્દેશીય** (અન્ત-) વિ. [સં.] દેશના અંદરના ભાગને લગતું, 'ઇન્લૅન્ડ'

**અંતર્દ્યુતિ** (અન્ત-) સ્ત્રી. [સં.] આત્મ-પ્રકાશ

**અંતર્દ્વાર** (અન્ત-) ન. [સં.] મકાનમમાંનો ખાનગી દરવાજો, ગુપ્ત દ્વાર

**અંતર્ધાન** (અન્ત-) ન. [સં.] અદૃશ્ય થઈ જવું એ, અંતર્હિત થવાની ક્રિયા, તિરોધાન [અવાજ

**અંતર્ધ્વનિ** (અન્ત-) પું. [સં.] અંદરનો અવાજ, આત્માનો

**અંતર્નગર** (અન્ત-) ન. [સં.] ગઢની અંદરનું શહેર

**અંતર્નાટક** (અન્ત-) ન. [સં.] નાટકની અંદરનું નાટક

**અંતર્નાદ** (અન્ત-) પું. [સં.] અંતરાત્માનો અવાજ

**અંતર્બાહ્ય** (અન્ત-) વિ., ક્રિ.વિ. [સં.] સર્વત્ર રહેલું

**અંતર્બોધ** (અન્ત-) પું. [સં.] આંતરિક સમઝ, આત્મજ્ઞાન, આત્માની ઓળખ [યોનિમાર્ગ, ગર્ભાશય

**અંતર્ભગ** (અન્ત-) ન. [સં.] સ્ત્રીની પ્રજનન-ઇંદ્રિયની અંદરનો

**અંતર્ભગોષ્ઠ** (અન્ત-) પું. [+ સં. ओष्ठ] ભગોષ્ઠની નીચે શ્લેષ્મ ત્વચાનો બનેલો એક નાનો અવયવ

**અંતર્ભય** (અન્ત-) પું. [સં., ન.] અંદરનો ભય

**અંતર્ભાગ** (અન્ત-) પું. [સં.] અંદરનો ભાગ, આંતરિક પ્રદેશ

**અંતર્ભાવ** (અન્ત-) પું. [સં.] સમાવેશ, સમાસ. (૨) અદૃશ્ય થવું એ, તિરોધાન. (૩) મનની લાગણી. (૪) આંતરિક ભાવ-પ્રેમ

**અંતર્ભાવ-પ્રેરિત** (અન્ત-) વિ. [સં.] આંતરિક સ્ફુરણામાંથી પ્રેરણા પામેલું, 'ઇમોશનલ'

**અંતર્ભુજ** (અન્ત-) પું. [સં.] આપેલા બે ખૂણા એ જ બાજુને બે છેડે આવેલા હોય એવી બાજુ. (ગ.)

**અંતર્ભૂત** (અન્ત-) વિ. [સં.] અંદર રહેલું, સમાયેલું. (૨) તિરોધાન પામેલું. (૩) ગુપ્ત, છાનું. (૪) અંતઃકરણ સાથે સંબંધ ધરાવતું, આત્મલક્ષી પ્રકારનું, 'સબ્જેક્ટિવ' (ર.મ.). (૫) બીજામાં મળી ગયેલું

**અંતર્ભૂ-પ્રદેશ** (અન્ત-) પું. [સં.] દેશની અંદરના ભાગમાં આવેલો પ્રદેશ, પીઠભૂમિ, 'હિન્ટર્લૅન્ડ'

**અંતર્ભેદ** (અન્ત-) પું. [સં.] આંતરિક વિરોધ. (૨) ભીતરને જાણી લેવાપણું

**અંતર્ભેદિયું** (અન્ત-) વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.], **અંતર્ભેદી** (અન્ત-) વિ. [સં., પું.] અંદરનો ભેદ જાણી જાય તેવું. (૨) હૃદયભેદક, હૈયાને આઘાત આપનારું. (૩) વિશ્વાસ-ઘાતી

**અંતર્ભેદુ** (અન્ત-) વિ. [+ જુઓ 'ભેદવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ.પ્ર.] અંદરની છૂપી વાત જાણનારું, અંદરખાનેથી ફાટફૂટ પડાવનારું

**અંતર્મર્મ** (અન્ત-) પું. [સં. °मर्मन् ન.] શરીરની અંદરનો સુકોમળ ભાગ. (૨) આંતરિક રહસ્ય-વાત [વગેરે

**અંતર્મલ(-ળ)** (અન્ત-) પું. [સં., ] અંદરનો મેલ કામ-ક્રોધ

**અંતર્મુખ** (અન્ત-) વિ. [સં.] ચિત્તની વૃત્તિઓ જેની આત્મા-પરમાત્મા તરફ વળેલી છે તેવું. (૨) (લા.) આસ્તિક

**અંતર્મુખતા** (અન્ત-) સ્ત્રી. [સં.] અંતર્મુખપણું. (૨) (લા.) આસ્તિકતા

**અંતર્યમન** (અન્ત-) ન. [સં.] આંતરિક સંયમ, મનોનિગ્રહ

**અંતર્યામી** (અન્ત-) વિ., પું., [સં.,પું.] પ્રાણીમાત્રના હૃદયમાં રહેલ પરમાત્મા, સાક્ષીભૂત આત્મા. (વેદાંત.)

**અંતર્-રસ** (અન્તર્) પું. [સં., સંધિ વિનાનું રૂપ] દાણાદાર અંડરસ, 'ઍન્ડોપ્લેઝમ'

**અંતર્લાપિકા** (અન્ત-) સ્ત્રી. [સં.] કવિતા કે પદ્યમાં વર્ણોની એવી રચના કરવામાં આવે કે જે જુદે જુદે સ્થળે આવીને એમાંથી અર્થવાળા શબ્દ કે વાક્ય ઉપસાવી આપે. (કાવ્ય.)

**અંતર્લીન** (અન્ત-) વિ. [સં.] આત્મા વિશે લીન થઈને રહેલું. (૨) ડૂબેલું

**અંતર્વર્તી** (અન્ત-) વિ. [સં, પું.] અંદરના ભાગમાં રહેનારું

**અંતર્વર્ધિષ્ણુ** (અન્ત-) વિ. [સં.] અંદર અને અંદરથી નવું અને નવું વિકાસ સાધતું રહે તેવું

**અંતર્વસ્તુ** (અન્ત-) ન. [સં.] મૂત્રપિંડ બનાવનાર પદાર્થના બે વિભાગોમાંનો એક, 'મેડ્યુલરી મૅટર'

**અંતર્વસ્ત્ર** (અન્ત-) ન. [સં.] અંદરનું વસ્ત્ર, કપડાં નીચે પહેરવાનું કપડું, 'અન્ડર-વેર'

**અંતર્વહેણ** (અન્તર્વ:ણ) ન. [સં. अन्तर् + જુઓ 'વહેણ.']

જમીન નીચેના ભાગમાં ચાલતો પ્રવાહ, ભૂગર્ભીય પ્રવાહ

**અંતર્વાણી** (અન્ત-) સ્ત્રી. [સં.] હૈયાના ઊંડાણમાંથી નીકળતો બોલ [રહેઠાણ-ભાગ

**અંતર્વાસ** (અન્ત-) પું. [સં.] મકાનની અંદરનો ખાનગી

**અંતર્વાહક** (અન્ત-) વિ. [સં.], **અંતર્વાહી** (અન્ત-) વિ. [સં.,પું.] અંદરના ભાગમાં વહેનારું [વિકૃતિ

**અંતર્વિકાર** (અન્ત-) પુ. [સં.] અંદરનો વિકાર, માનસિક

**અંતર્વિરોધ** (અન્ત-) પું. [સં.] આંતરિક વિરોધ. (૨) વદતોવ્યાઘાત, 'કૉન્ટ્રૅડિક્શન'

**અંતર્વૃત્ત** (અન્ત-) વિ. [સં.] અંતર્ગોળ. (૨) ન. બધી બાજુએ અડે એવી રીતે દોરવામાં આવેલું વર્તુળ. (૩) ખાનગી સમાચાર

**અંતર્વૃત્તિ** (અન્ત-) સ્ત્રી. [સં.] આંતરિક વલણ. (૨) માનસિક ભાવના [પીડા, મનોવ્યથા

**અંતર્વેદના** (અન્ત-) સ્ત્રી. [સં.] આંતરિક પીડા, હૃદયની

**અંતર્વેધ** (અન્ત-) પું. [સં.] મકાનમાં બારની સામે બાર કે બારી યા ગોખલો મૂકવામાં આવે એમાં અંદરનાં બારબારી-ગોખલો નાનાં હોય છતાં બધાંનું મધ્યબિંદુમાં હોવું જોઇયે એ ન હોય તો એનાથી થતો દોષ. (સ્થા.)

**અંતર્વેર** (અન્ત-) ન. [સં. अन्तर् + જુઓ 'વેર'.] આંતરિક શત્રુતા, અંતર્વૈર [અંતર્વૈરી

**અંતર્વેરી** (અન્ત-) વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અંદરનો શત્રુ,

**અંતર્વૈર** ન. [સં.] જુઓ 'અંતર્વેર'.

**અંતર્વૈરી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અંતર્વેરી'. [પીડા

**અંતર્વ્યથા** (અન્ત-) સ્ત્રી. [સં.] આંતરિક પીડા, માનસિક

**અંતર્વ્યવસ્થા** (અન્ત-) સ્ત્રી. [સં.] અંદરખાને કરવામાં આવેલી ગોઠવણ, આંતરિક ગોઠવણ

**અંતર્વ્યવહાર** (અન્ત-) પું. [સં.] ખાનગી લેવડદેવડ

**અંતર્વ્યાધિ** (અન્ત-) પું. [સં.] આંતરિક રોગ, ડુબાઉ રોગ

**અંતર્વ્રણ** (અન્ત-) પું. [સં.] શરીરની અંદરનો જખમ. (૨) (લા.) હૃદયનો ઘા, મર્મપ્રહાર

**અંતર્હિત** (અન્ત-) વિ. [સં.] તિરોહિત, અદૃશ્ય થયેલું

**અંતર્હૃદય** (અન્ત-) ન. [સં.] હૃદયનું અંદરનું પડ, હૃદયાંતર પટ, 'એન્ડો-કાર્ડિયમ'

**અંતવત્ત્વ** (અન્ત-) ન. [સં.] છેડો-નાશ હોવાપણું

**અંત-વેલા(-ળા)** (અન્ત-) સ્ત્રી., **અંત-સમય** (અન્ત-) પું. [સં.] મૃત્યુનો સમય, આખર ઘડી

**અંતશ્ચક્ષુ** (અન્ત-) ન. [સં. अन्तर् + चक्षुः, સંધિથી] આંતરિક દૃષ્ટિ, જ્ઞાન-ચક્ષુ

**અંતશ્શક્તિ** (અન્ત-) જુઓ 'અંતઃશક્તિ.'

**અંતશ્શત્રુ** (અન્ત-) જુઓ 'અંતઃશત્રુ.'

**અંતશ્શરીર** (અન્ત-) જુઓ 'અંતઃશરીર.'

**અંતશ્શલ્ય** (અન્ત-) જુઓ 'અંતઃશલ્ય.'

**અંતશ્શાસ્તા** (અન્ત-) જુઓ 'અંતઃશાસ્તા

**અંતશ્શુદ્ધિ** (અન્ત-) જુઓ 'અંતઃશુદ્ધિ.'

**અંતશ્શોક** (અન્ત-) જુઓ 'અંતઃશોક.'

**અંતશ્શોષ** (અન્ત-) જુઓ 'અંતઃશોષ.'

**અંતશ્શૌચ** (અન્ત-) જુઓ 'અંતઃશૌચ.'

**અંતશ્શ્વાસ** (અન્ત-) જુઓ 'અંતઃશ્વાસ.'

**અંતસ્તત્ત્વ** (અન્ત-) ન. [સં. अन्तर् + तत्त्व, સંધિથી] વસ્તુમાં રહેલું ગૂઢ તત્ત્વ, રહસ્ય, સાર

**અંતસ્તમ**[1] (અન્ત-) વિ. [સં. अन्तर + तम, સંધિથી] છેક અંદર રહેલું ઊંડામાં ઊંડું [અંધારું, ઘોર અજ્ઞાન

**અંતસ્તમ**[2] (અન્ત-) ન. [સં. अन्तर् + तमस्, સંધિથી] અંદરનું

**અંતસ્તલ(-ળ)** (અન્ત-) ન. [સં. अन्तर् + तल, સંધિથી] છેક નીચેનું તળિયું

**અંતસ્તાપ** (અન્ત-) પું. [સં. अन्तर + ताप, સંધિથી] આંતરિક પરિતાપ, મનનો પ્રબળ ઉચાટ [રિક સત્ય

**અંતસ્ત્વ** (અન્ત-) ન. [સં. अन्तर् + त्व, સંધિથી] આંત-

**અંતસ્ત્વચા** (અન્ત-) સ્ત્રી. [સં. अन्तर् +त्वचा, સંધિથી] ચામડીની નીચેની ચામડી. (૨) અંતરછાલ

**અંતસ્સત્ત્વ** (અન્ત-) જુઓ અંતઃસત્ત્વ.'

**અંતસ્સત્ત્વા** (અન્ત-) જુઓ 'અંતઃસત્ત્વા.'

**અંતસ્સલિલ** (અન્ત-) જુઓ અંતઃસલિલ.'

**અંતસ્સુખ** (અન્ત-) જુઓ 'અંતઃસુખ.'

**અંતસ્સ્થ** (અન્ત-) જુઓ 'અંતઃસ્થ.'

**અંતસ્સ્થલ(-ળ)** (અન્ત-) જુઓ 'અંતઃસ્થલ(-ળ).'

**અંતસ્સ્થિત** (અન્ત-) જુઓ 'અંતઃસ્થિત.'

**અંતસ્સ્થિતિ** (અન્ત-) જુઓ 'અંતઃસ્થિતિ.'

**અંતસ્સ્ફુરણ, -ણા** (અન્ત-) જુઓ 'અંતઃસ્ફુરણ,–ણા.'

**અંતસ્સ્ફૂર્તિ** (અન્ત-) જુઓ 'અંતઃસ્ફૂર્તિ.'

**અંતસ્સ્રાવ** (અન્ત-) જુઓ 'અંતઃસ્રાવ.'

**અંતસ્સ્રાવી** (અન્ત-) જુઓ 'અંતઃસ્રાવી.'

**અંતસ્સ્વરૂપ** (અન્ત-) જુઓ 'અંતઃસ્વરૂપ.'

**અંત-હીન** (અન્ત-) વિ. [સં.] છેડા વિનાનું

**અંતઃકરણ** (અન્ત-) ન. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં.] અંતર, હૃદય, મન. ચિત. (૨) ચિત્ત-તંત્ર, 'કૉન્શ્યન્સ'

**અંતઃકરણ-પ્રેરિત** (અન્તઃ-) વિ. [સં.] ચિત્તમાં ઊભી થયેલી પ્રેરણાથી થયેલું

**અંતઃકરણ-શુદ્ધિ** (અન્તઃ-) સ્ત્રી. [સં.] ચિત્ત-શુદ્ધિ

**અંતઃકરણાધ્યાસ** (અન્તઃ) પું. [+ સં. अध्यास] અંતઃકરણને આત્મા ગણવાનું અજ્ઞાન

**અંતઃકલહ** (અન્તઃ-) પું. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં.] આંતરિક ઝઘડો, અંદર અંદરનો ઝઘડો

**અંતઃકુટિલ** (અન્તઃ-) વિ. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં.] અંદરથી વાંકી પ્રકૃતિનું, કપટી, પ્રપંચી

**અંતઃકેન્દ્ર** (અન્તઃકેન્દ્ર) ન. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં.] વર્તુળ આકૃતિની અંદર પૂરેપૂરું આવી રહેતું હોય અને એ આકૃતિની બધી બાજુને અંદરથી અડતું હોય તેવા વર્તુળનું મધ્યબિંદુ, 'ઇન-સેન્ટર'. (ગ.)

**અંતઃકોણ** (અન્તઃ-) પું. [સં. अन्तर + अन्तः + સં.] કોઈ પણ આકૃતિની બે બાજુ વચ્ચેનો ખૂણો, 'ઇન્ટર્નલ ઍંગલ'. (ગ.) (૨) બે સમાંતર લીટીઓને કાપતાં ત્યાં ત્યાં પડતો અંદરનો તે તે ખૂણો. (ગ.) [ગુસ્સો

**અંતઃકોપ** (અન્તઃ-) પું. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં.] અંદરનો

**અંતઃક્રુદ્ધ** વિ. [સં अन्तर् > अन्तः + સં.] મનમાં ખૂબ જ

ગુસ્સે થયેલું

**અંતઃક્ષોભ** (અન્તઃ-) પું. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં.] માનસિક ખળભળાટ, ચિત્ત-ક્ષોભ. (૨) લાગણીનો આવેગ, મનનો તનમનાટ, 'ઇમોશન'

**અંતઃખેદ** (અન્તઃ-) પું. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં.] માનસિક ખિન્નતા, સંતાપ, શોક

**અંતઃપાત** (અન્તઃ-) પું. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં.] શબ્દ-સિદ્ધિમાં સંધિ થતાં વચ્ચે વધારાના વર્ણનો પ્રવેશ (જેમકે 'સમ્ + કાર'નું 'સંસ્કાર' થતાં 'સ્'નો)

**અંતઃપાતી** (અન્તઃ-) વિ. [સં., પું.] વચ્ચે આવી રહેનારું

**અંતઃપુર** (અન્તઃ-) ન. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં.] રાણી-વાસ, રણવાસ, જનાનો, જનાનખાનું

**અંતઃપુરાધ્યક્ષ** (અન્તઃ-) [ + સં. अध्यक्ष ] અંતઃપુરના ચોકીદારોનો મુખી, કંચુકી, જનાનખાનાનો ખોજો

**અંતઃપુરિકા** (અન્તઃ-) સ્ત્રી. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં.] અંતઃપુરની રાણી. (૨) અંતઃપુરની દાસી, વડારણ

**અંતઃપુરુષ** (અન્તઃ-) સ્ત્રી. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં.] અંતરાત્મા, 'કૉન્શિયન્સ'

**અંતઃપ્રકાશ** (અન્તઃ-) પું. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં.] અંદરનું તેજ, આત્માનું બળ

**અંતઃપ્રજ્ઞા** (અન્તઃ-) પું. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં.] આંતર-પ્રેરણા, અંતર્દૃષ્ટિ, 'ઇન્ટયૂશન'

**અંતઃપ્રજ્ઞા-વાદ** (અન્તઃ-) પું. [સં.] જુઓ 'અંતર્જ્ઞાનવાદ'.

**અંતઃપ્રજ્ઞાવાદી** (અન્તઃ-) વિ. [સં., પું.] જુઓ 'અંતર્જ્ઞાનવાદી' (ઉ. કે.)

**અંતઃપ્રતીતિ** (અન્તઃ-) સ્ત્રી. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં.] અંતરની ખાતરી, મનની પતીજ

**અંતઃપ્રદેશ** (અન્તઃ-) પું. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં.] [અંદરનો ભાગ

**અંતઃપ્રમાણ** (અન્તઃ-) ન. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં.] મૂળ વસ્તુની અંદરથી જ મળી આવતો પુરાવો, આંતરિક સાબિતી

**અંતઃપ્રવાહ** (અન્તઃ-) પું. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં.] જમીનની સપાટી નીચેના પાણીનું સતત ચાલુ રહેતું વહેણ

**અંતઃપ્રવિષ્ટ** (અન્ત-) વિ. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં.] અંદર પેસી ગયેલું, અંદર ઘૂસી ગયેલું

**અંતઃપ્રવૃત્તિ-પ્રેરિત** (અન્તઃ-) વિ. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં. + સં.] આંતરિક હિલચાલથી પ્રેરાયેલું

**અંતઃપ્રવેશ** (અન્તઃ-) પું. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં.] દાખલ થવાની ક્રિયા

**અંતઃપ્રવેશી** (અન્તઃ-) વિ. [સં., પું.] વચ્ચે દાખલ થઈ રહેનારું

**અંતઃપ્રસન્ન** (અન્તઃ-) વિ. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં.] [હૃદયમાં સારી રીતે ખુશ ખુશ

**અંતઃપ્રસન્નતા** (અન્તઃ-) સ્ત્રી. [સં.] હૃદયની ખુશખુશાલી

**અંતઃપ્રેરણા** (અન્તઃ-) સ્ત્રી. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં.] આંતરિક પ્રેરણા, અંદરની સૂઝ, સહેજ બુદ્ધિ

**અંતઃપ્રેરિત** (અન્તઃ-) વિ. [સં. अन्तर् > अन्तः + સં.] આંતરિક રીતે પ્રેરણા પામેલું કે સૂઝેલું

**અંતઃશક્તિ** (અન્તઃ-) સ્ત્રી. [સં. अन्तर > अन्तः અને अन्तश् + સં.] અંદરની તાકાત, મૂળભૂત શક્તિ

**અંતઃશત્રુ** (અન્તઃ-) પું. [સં. अन्तर् > अन्तः અને अन्तश् + સં.] કામ ક્રોધ વગેરે અંદરના છ શત્રુઓમાંનો તે તે પ્રત્યેક

**અંતઃશરીર** (અન્તઃ-) ન. [સં. अन्तर् > अन्तः અને अन्तश् + સં.] સ્થૂળ શરીરમાં રહેલું સૂક્ષ્મ શરીર, લિંગ શરીર

**અંતઃશલ્ય** (અન્તઃ-) ન. [સં. अन्तर् > अन्तः અને अन्तश् + સં.] અંદરના ભાગમાં લાગેલું મર્મવચન

**અંતઃશાસ્તા** (અન્તઃ-) પું. [સં. अन्तर् > अन्तः અને अन्तश् + સં.] અંદર દેહમાં સત્તા ભોગવતો પરમાત્મા, પરમેશ્વર

**અંતઃશુદ્ધિ** (અન્તઃ-) સ્ત્રી. પું. [સં. अन्तर् > अन्तः અને अन्तश् + સં.] અંતઃકરણની પવિત્રતા, ચિત્તની સ્વચ્છતા

**અંતઃશોક** (અન્તઃ-) પું. [સં. अन्तर् > अन्तः અને अन्तश् + સં.] અંદરની શોચના, આંતરિક પ્રબળ ખેદ

**અંતઃશોધ** (અન્તઃ-) પું. [સં. अन्तर् > अन्तः અને अन्तश् + સં.] ચિંતા, ફિકર

**અંતઃશૌચ** (અન્તઃ-) ન. [સં. अन्तर् > अन्तः અને अन्तश् + સં.] આંતરિક-માનસિક પવિત્રતા

**અંતઃશ્વાસ** (અન્તઃ-) પું. [સં. अन्तर् > अन्तः અને अन्तश् + સં.] શરીરની અંદરના ભાગમાં ચાલતો વાયુ

**અંતઃસત્ત્વ** (અન્તઃ-) વિ. [સં. अन्तर् > अन्तः અને अन्तस् + સં.] આંતરિક તાકાતવાળું

**અંતઃસત્ત્વા** (અન્તઃ-) વિ., સ્ત્રી. [સં. अन्तर् > अन्तः અને अन्तस् + સં.] શરીરમાં ગર્ભ ધારણ કરેલો છે તેવી સ્ત્રી, ગર્ભવતી. (૨) ગાભણી (પશુની માદા)

**અંતઃસલિલ** (અન્તઃ-) વિ. [સં. अन्तर् > अन्तः અને अन्तस् + સં.] જમીનની સપાટી નીચે પાણીવાળું

**અંતઃસુખ** (અન્તઃ-) ન. [સં. अन्तर् > अन्तः અને अन्तस् + સં.] આંતરિક સુખ

**અંતઃસ્થ** (અન્તઃ-) વિ. [સં. अन्तर् > अन्तः અને अन्तस् + સં.] અંદર રહેલું (૨) દેશની અંદરનું, 'સિવિલ' (મ.સૂ.). (૩) સ્વર અને વ્યંજન વચ્ચે આવી રહેલ અર્ધસ્વર (ય્ ર્ લ્ વ્ વર્ણો.) (વ્યા.)

**અંતઃસ્થલ(-ળ)** (અન્તઃ-) ન. [સં. अन्तर् > अन्तः અને अन्तस् + સં.] અંદરનું સ્થાન, માંહેલો ભાગ

**અંતઃસ્થિત** (અન્તઃ-) વિ. [સં. अन्तर् > अन्तः અને अन्तस् + સં.] અંદર રહેલું. (૨) આંતરિકને લગતું, 'સબ્જેક્ટિવ'

**અંતઃસ્થિતિ** (અન્તઃ-) સ્ત્રી. [સં. अन्तर् > अन्तः અને अन्तस् + સં.] અંદર હોવું એ, અંદર રહેવું એ

**અંતઃસ્ફુરણ** (અન્તઃ-) ન., **-રણા** સ્ત્રી., [ સં. अन्तर् > अन्तः અને अन्तस् + સં.] આંતરિક પ્રેરણા, ઇન્ટયૂશન' (દ.બા.)

**અંતઃસ્ફૂર્તિ** (અન્તઃ-) સ્ત્રી. [સં. अन्तर् > अन्तः અને अन्तस् + સં.] અંદરનો સળવળાટ

**અંતઃસ્રાવ** (અન્તઃ-) પું. [સં. अन्त > अन्तर् અને अन्तस् + સં.] શરીરના અંદરના ભાગમાં રસ કે પ્રવાહીનું ઝરવાપણું

**અંતઃસ્રાવી** (અન્તઃ-) વિ. [સં. अन्तर् > अन्तः અને अन्तस् + સં., પું.] અંદરના ભાગમાં ઝરનારું

**અંતઃસ્વરૂપ** (અન્તઃ-) ન. [સં. अन्तर् > अन्तः અને अन्तस् + સં.] આંતરિક સ્વરૂપ, અંદરની સ્થિતિ

**અંતાવસ્થા** (અન્તાવ-) સ્ત્રી. [સં. अन्त + अवस्था] આખરની દશા, મૃત્યુ-સમયની સ્થિતિ

**અંતિમ** (અન્તિમ) વિ. [સં.] છેલ્લું, આખરનું, છેડાનું. (૨) છેલ્લા નિર્ણય તરીકે આવેલું. (૩) ન. પરિણામ. (૪) મરેલા પાછળ કરવામાં આવતો છેવટનો વિધિ

**અંતિમ-તા** (અન્તિમ-) સ્ત્રી. [સં.] અંતિમ હોવાપણું

**અંતિમવાદી** (અન્તિમ-) વિ. [સં., પું.] ઉદ્દામ વલણ ધરાવનારું, 'એક્સ્ટ્રીમિસ્ટ'

**અંતિયું** વિ. [સં. अन्तिकक- > પ્રા. अंतियअ-] (લા.) અત્યંત લોભથી જ્યાં ત્યાં વલખાં મારતું. (૨) છેલ્લે પાટલે જઈ ને બેઠેલું. (૩) અકરાંતિયું. [**-યાં કરવાં** (રૂ. પ્ર.) પ્રાણની દરકાર કર્યા વિના સાહસનાં કામ કરવાં. (૨) કાયરપણાથી છણકા નાખવા. **-યું લાગવું** (રૂ. પ્ર.) કોઈ પણ વસ્તુ પાછળ સતત મંડયા રહેવું. (૨) નાશની પરવા વિના મરણિયા થઈ મચ્યા રહેવું]

**અંતિયો** પું. [જુઓ 'અંતિયું.'] અંતક, મૃત્યુદેવ. (૨) એક યમદૂત. [**૦ માણસ** (રૂ. પ્ર.) અતિ લોભી અત્યાકાંક્ષી માણસ]

**અંતેવાસી** (અન્તે-) વિ., પું. [સં., પું.] ગુરુની પાસે રહી [શિક્ષણ લેનાર, શિષ્ય

**અંતોદાત્ત** (અન્તો-) વિ. [સં. अन्त + उदात्त] જે શબ્દમાં છેલ્લી શ્રુતિ–છેલ્લા અક્ષર (syllable) ઉપર સાંગીતિક સ્વરભાર (pitch accent) રહેલો છે તેવો (શબ્દ)–તેવું (પદ). (વ્યા.) [છેવટનું, છેલ્લું, આખરનું

**અંત્ય** (અન્ત્ય-) વિ. [સં.] અંતે આવેલું–રહેલું, અંતિમ,

**અંત્ય-ઋણ** (અન્ત્ય-) ન. [સં., સંધિ વિના] ઋષિ-દેવ-પિતૃઓમાંના છેલ્લા પિતૃઓનું સંતાનો ઉપરનું ઋણ, પિતૃ-ઋણ

**અંત્ય-કર્મ** (અન્ત્ય-) ન., **અંત્ય-ક્રિયા** (અન્ત્ય-) સ્ત્રી. [સં.] મડદાને કરવામાં આવતું દહન કે અગ્નિદાહ. (૨) મડદાને દાટવાની કે અગ્નિદાહ કરવાની વેળાએ કરવામાં આવતો ધાર્મિક વિધિ, અંતિમ

**અંત્ય-ગમન** (અન્ત્ય-) ન. [સં.] શ્રેષ્ઠ વર્ણના સ્ત્રી કે પુરુષનો ઊતરતી વર્ણના પુરુષ કે સ્ત્રી સાથેનો અનૈતિક સંબંધ

**અંત્ય-જ** (અન્ત્યજ) વિ. [સં.] હિંદુઓમાં તદ્દન ઊતરતા ગણાતા વર્ણમાં જન્મેલું, તદ્દન પછાત 'હરિજન' કહેવાતી કોમનું [છેલ્લો અવતાર

**અંત્ય-જન્મ** (અન્ત્ય-) પું. [+ સં., પું., ન.] છેલ્લો જન્મ,

**અંત્ય-જન્મા** (અન્ત્ય-) વિ., પું. [સં.] અંત્યજ પુરુષ

**અંત્યજ-વાડો** (અન્ત્યજ-) [+ જુઓ 'વાડો.'], **અંત્યજ-વાસ** (અન્ત્યજ-) પું. [સં.] હરિજનવાસ

**અંત્યજ-શાલા(-ળા)** (અન્ત્યજ-) સ્ત્રી. [સં.] હરિજન બાળકોની શાળા–નિશાળ

**અંત્યજ-સ્પર્શ** (અન્ત્યજ-) પું. [સં.] હરિજનોને અડકવા-પણું, આભડછેટ ન ગણવાપણું

**અંત્ય-જાત** (અન્ત્ય-) વિ. [સં.] જુઓ 'અંત્યજ'.

**અંત્ય-જાતિ, -તીય** (અન્ત્ય-) વિ. [સં.] અંત્યજ-હરિજનની જ્ઞાતિનું

**અંત્યજાશ્રમ** (અન્ત્ય-) પું. [સં. अन्त्यज + आश्रम] હરિ-જનોનાં બાળકોને આશ્રય તેમજ શિક્ષણ આપનારી સંસ્થા

**અંત્યજેતર** (અન્ત્ય-) વિ. [સં. अन्त्यज + इतर] અંત્યજ–હરિજન સિવાયનું, સવર્ણ [જનોની ઉન્નતિનું કાર્ય

**અંત્યજોદ્ધાર** (અન્ત્ય-) પું. [સં. अन्त्यज + उद्धार] હરિ-

**અંત્ય-ધન, અંત્ય-પદ** (અન્ત્ય-) ન. [સં.] ચય એટલે વધતા જતા મૂલ્યવાળી સંખ્યાની શ્રેઢી કે ઉત્તર શ્રેઢીનું છેવટનું પદ કે આંકડો. (ગ.)

**અંત્ય-પ્રાસ** (અન્ત્ય-) જુઓ 'અંત્યાનુપ્રાસ.'

**અંત્ય-ફલ-જ્યા** (અન્ત્ય-) સ્ત્રી. [સં.] ગ્રહના મંદફલના મોટામાં મોટા મૂલ્યની જ્યા. (જ્યો.)

**અંત્ય-મધ્ય-ગુણોત્તર** (અન્ત્ય-) પું., ન. [સં.] પહેલી અને ત્રીજી સંખ્યાનો ગુણાકાર બીજીના વર્ગની બરાબર હોય તે ત્રણ સંખ્યાનો ક્રમ પ્રમાણે આવે તેવો ગુણોત્તર (જેમકે ૩ : ૬ : : ૬ : ૧૨) (ગ.)

**અંત્યમધ્યગુણોત્તર વિભાગ** (અન્ત્ય-) પું [સં.] સીધી લીટીના એવા બે ભાગ કે એ લીટી અને એના નાના ભાગથી બનેલા કાટખૂણ ચતુષ્કોણ મોટા ભાગ ઉપરના ચોરસની બરાબર થાય એવી પરિસ્થિતિ, 'મીડિયલ સેક્શન.' (ગ.)

**અંત્ય-મંગલ** (અન્ત્ય-મઙ્ગલ) ન. [સં.] કાવ્ય નાટક વગેરેને અંતે કરવામાં આવતું મંગલ, ભરત-વાક્ય

**અંત્ય-મંડન** (અન્ત્ય-મણ્ડન) ન. [સં.] દીક્ષા લેતાં પહેલાં કે મૃત્યુની પહેલાં સ્ત્રી કે પુરુષને કરવામાં આવતા શણગાર

**અંત્ય-યમક** અન્ત્ય-) પું. [સં.] જુઓ 'અંત્યાનુપ્રાસ.'

**અંત્ય-યુગ** (અન્ત્ય-) પું. [સં.] છેલ્લો યુગ, કળિયુગ

**અંત્ય-યોનિ** (અન્ત્ય-) સ્ત્રી. [સં.] છેલ્લો જન્મ, છેલ્લો અવતાર. (૨) વિ. હરિજન જ્ઞાતિમાં જન્મેલું

**અંત્ય-લોપ** (અન્ત્ય-) પું, [સં.] શબ્દના છેલ્લા વર્ણનું ઊડી જવાપણું, છેલ્લા વર્ણનો કે અક્ષરનો લોપ. (વ્યા.)

**અંત્ય-વર્ણ** (અન્ત્ય-) પું. [સં.] શબ્દ કે પદને છેડે આવેલો વર્ણ. (૨) અંત્યજની જ્ઞાતિ

**અંત્યાક્ષર** (અન્ત્યા-) પું. [સં. अन्त्य + अक्षर ન.] છેલ્લી શ્રુતિ, (syllable). (૨) છેલ્લો વર્ણ

**અંત્યાક્ષરી,[1] -રીય** (અન્ત્યા-) વિ. [+ સં. अक्षरी પું., अक्षरीय] જેમાં શબ્દના છેલ્લા અક્ષર તરફ ધ્યાન દોરવાનું હોય તે પ્રકારનો (કોશ વગેરે) [કડીની રમત

**અંત્યાક્ષરી[2]** (અન્ત્ય-) સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અંત-

**અંત્યાનુ-પ્રાસ** (અન્ત્ય-) પું. [સં. अन्त्य + अनुप्रास] શ્લોક કે કડીનાં ચરણોના છેડાના વર્ણોનું મળતાપણું, પ્રાસ. (કાવ્ય.)

**અંત્યાવસ્થા, -સ્થિતિ** (અન્ત્યા-) સ્ત્રી. [સં. अन्त्य + अवस्था, -स्थिति] આખરની સ્થિતિ, છેવટની દશા. (૨) વૃદ્ધાવસ્થા, ઘડપણ. (૩) મરણની સ્થિતિ

**અંત્યાશ્રમ** (અન્ત્યા-) પું. [સં. अन्त्य + आश्रम] વૈદિક પરિપાટીના સામાજિક માળખાની ચાર અવસ્થાઓમાંની છેલ્લી અવસ્થા, સંન્યાસ, સંન્યસ્તાશ્રમ

**અંત્યાશ્રમી** (અન્ત્યા-) વિ., પું. [સં. પું.] સંન્યાસી

**અંત્યાહુતિ** (અન્ત્યા-) સ્ત્રી. [સં. अन्त्य + आहुति] યજ્ઞમાં આપવામાં આવતી છેલ્લી આહુતિ. (૨) અગ્નિહોત્રીની ઉત્તર ક્રિયા વખતે દેહસંસ્કાર કરવાનો છેલ્લો હોમ. (૩) (લા.) મરેલાંની દહનક્રિયા કે દફનક્રિયા

**અંત્યાંક** (અન્ત્યાઙ્ક) પું. [સં. अन्त्य + अङ्क] છેલ્લો આંકડો, છેલ્લી સંખ્યા. (૨) ત્રિરાશિમાં ત્રીજું પદ. (ગ.)

**અંત્યાંત્ર** (અન્ત્યાન્ત્ર-) ન. [સં. अन्त्य + अन्त्र] મોટા આંતરડાની શરૂઆત થાય ત્યાંસુધીનો નાના આંતરડાનો નીચલો ડું ભાગ

**અંત્યેષ્ટિ** (અન્ત્યેષ્ટિ) સ્ત્રી. [સં. अन्त्य + इष्टि] મડદાનો અંતિમ સંસ્કાર, દહનક્રિયા કે દફનક્રિયા (૨) હિંદુ વિધિ પ્રમાણે મરણોત્તર શ્રાદ્ધાદિ બધી ક્રિયા, અંતિમ

**અંત્યેષ્ટિ-કર્મ** (અન્ત્યે-) ન., **અંત્યેષ્ટિ-ક્રિયા** (અન્ત્યે-) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'અંત્યેષ્ટિ.'

**અંતી-પંતી** (અન્તી-પન્તી) સ્ત્રી. ઝાડ હોય ત્યાં રમાતી છોકરાઓની એક રમત, પતા-સુગામણી

**અંત્ર**[1] (અન્ત્ર) ન. [સં.] આંતરડું

**અંત્રક** (અન્ત્રક) ન. [સં.] આંતરડાંના રસમાં રહેલો એક જાતનો રાસાયણિક પદાર્થ [જાળું, આંતરડાંની ગૂંથણી

**અંત્ર-જાલ(-ળ)** (અન્ત્ર-) સ્ત્રી. [+ સં. जाल ન.] આંતરડાંનું

**અંત્ર-પુચ્છ** (અન્ત્ર-) ન. [સં.] ઉંડુક અથવા સીકમની અંદરની અને નીચલી બાજુ પર લાગેલી ચાર આંગળ લાંબી પાતળી નળી, ઉંડુક-પુચ્છ, 'એપેન્ડિક્સ'

**અંત્ર-પુચ્છિકા** (અન્ત્ર-) સ્ત્રી. [સં.] મોટા આંતરડાંની કિનારીને લાગેલા ચરબીના લચકા, 'એપેન્ડાઇસી એપીપ્લોઇસી'

**અંત્ર-પેશિ(-શી)** (અન્ત્ર-) સ્ત્રી. [સં.] આંતરડાંની કરચળીઓમાંની પ્રત્યેક પેશી [કરચળીઓમાંની પેશીનો સોજો

**અંત્રપેશિ(-શી)-પાક** (અન્ત્ર-) પું. [સં.] નાના આંતરડાની

**અંત્ર-બંધની** (અન્ત્ર-બન્ધની) સ્ત્રી. [સં.] આંતરડાંને તેમજ એને પોષણ આપતી રક્તવાહિનીઓને એઓના સ્થાનમાં રાખનારું સમધારણ પારદર્શક પડ, 'મીસેન્ટરી'

**અંત્ર-રસ** (અન્ત્ર-) પું. [સં.] આંતરડાંમાં થતો રસ

**અંત્ર-રોગ** (અન્ત્ર-) પું. [સં.] આંતરડાંનો રોગ-વ્યાધિ

**અંત્ર-વિદ્યા** (અન્ત્ર-) સ્ત્રી. [સં.] આંતરડાંનું વર્ણન કરતું શાસ્ત્ર, 'એન્ટરોલૉજી'

**અંત્ર-વૃદ્ધિ** (અન્ત્ર-) સ્ત્રી. [સં.] આંતરડું નીચે ઊતરી આવવાનો રોગ, સારણગાંઠ, અંતરગળ [પડ, 'પેરિટોનિયમ'

**અંત્ર-વેષ્ટન** (અન્ત્ર-) ન. [સં.] આંતરડાંને ઢાંકનારું પાતળું

**અંત્ર-શોફ** (અન્ત્ર-) પું. [સં.] આંતરડાંનો સોજો

**અંત્ર-સંકોચ** (અન્ત્ર-સઙ્કોચ) પું. [સં.] આંતરડાં સંકોચાઈ જવાનો રોગ

**અંત્ર-સ્રોત** (અન્ત્ર-) પું. [+ સ્રોતસ્ ન.] આંતરડાંના વચ્ચેના અને છેડેના ભાગમાં પથરાયેલ મોટી અંત્રબંધનની વાહિનીની શાખા [માળા

**અંત્રાલિ(-લી)** (અન્ત્રા-) સ્ત્રી. [+ સં. आलि,-ली] આંતરડાંની

**અંત્રાવરણ** (અન્ત્રા-) ન. [+ સં. आवरण] સફરા અને યોનિમાર્ગને જુદાં પાડનારું પડ, બસ્તિ

**અંત્રાવરોધ** (અન્ત્રા-) પું. [+ સં. अवरोध] આંતરડામાં મળની થતી અટકાયત

**અંત્રાશ્મરી** (અન્ત્રા-) સ્ત્રી. [+ સં. अश्मरी] આંતરડામાં બંધાતો પથ્થર જેવો ગઠ્ઠો, 'એન્ટરોલિથ'

**અંત્રાંત્રણ** (અન્ત્રા-) ન. જુઓ 'અંતરાશ.'

**અંત્રાંડ-વૃદ્ધિ** (અન્ત્રાણ્ડ-) સ્ત્રી. [સં. अन्त्र + अण्ड + वृद्धि] સારણગાંઠ. (૨) વધરાવળ

**અંત્રિયું** ન. [સં. अन्त्र + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] આંતરડું. [-યામાં આગ લાગવી (રૂ.પ્ર.) બહુ ભૂખ્યા થઈ જવું]

**અંત્રી**[1] (અન્ત્રી) સ્ત્રી. [સં. अन्त्र + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] આંતરડું

**અંત્રી**[2] (અન્ત્રી) સ્ત્રી. એક ઔષધિ-વનસ્પતિ

**અંદર** (અન્દર) ક્રિ. વિ. [ફા.] માંહેની બાજુ, માંહે. (૨) વચ્ચે. (૩) હદ ઓળંગે નહિ એમ, સીમા કે મુદત પૂરી થતાં પહેલાં

**અંદરખાને,-નથી** (અન્દર-) ક્રિ.વિ. [+ જુઓ 'ખાનું' + + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર. + 'થી' પાં. વિ. નો અનુગ; માત્ર ગુ. પ્રયોગ.] છૂપી રીતે, છાનેમાને. (૨) (લા.) પડદા પાછળ, ગુપ્ત રીતે. (૩) અંદર અંદર, પોતપોતામાં, ખાનગીમાં

**અંદરજવ, અંદરજો** પું. [સં. इन्द्रयव] એ નામના એક વૃક્ષનાં બી, કડાના ઝાડનાં બી

**અંદર-નું** વિ. [જુઓ 'અંદર' + ગુ. 'નું' છ. વિ. ના અર્થનો અનુગ] અંદર દાખલ કરવામાં આવેલું, 'ઇન્ડોર'

**અંદરો-અંદર** (અન્દરો-અન્દર) ક્રિ. વિ. [+ અર. 'વ' + ફા.] માંહોમાંહે, એકબીજાની વચ્ચે, પરસ્પર

**અંદાજ** (અન્દાજ) પું. [ફા. અંદાઝ્] શુમાર, આશરો, ધારણા, અડસટ્ટો, 'એસ્ટિમેટ'

**અંદાજ-અધિકારી** (અન્દાજ-) પું. [+ સં.] અંદાજ-પત્ર તૈયાર કરનારો સરકારી અમલદાર

**અંદાજ-કાર** વિ. [+ સં. °कार] અંદાજ-શુમાર કાઢનાર

**અંદાજ-પટ્ટી** (અન્દાજ-) સ્ત્રી [+ જુઓ 'પટ્ટી.'] ખેતરમાં ઊભા મોલની કિંમતની અટકળ, પહાનીપત્રક, પાણીપત્રક

**અંદાજ-પત્ર(૦ક)** (અન્દાજ-) ન. [+ સં.] વાર્ષિક ઊપજ-ખર્ચના અડસટ્ટાનું તારણ, 'બજેટ

**અંદાજવું** (અન્દાજવું) સ, ક્રિ. [જુઓ 'અંદાજ,'-ના. ધા.] અંદાજ કરવો, અડસટ્ટો કરવો, ધારવું. **અંદાજાવું** (અન્દાજા-) કર્મણિ., ક્રિ., **અંદાજાવવું** (અન્દાજા-) પ્રે., સ.ક્રિ.

**અંદાજાવવું, અંદાજાવું** (અન્દાજા-) જુઓ અંદાજવું'માં.

**અંદાજી** (અન્દાજી) વિ. [જુઓ 'અંદાજ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] અંદાજથી નક્કી કરેલું, અડસટ્ટેલું, અંદાજેલું

**અંદાજો** (અન્દાજો) પું. [જુઓ 'અંદાજ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] અંદાજ (૨) (લા.) બીક, ડર. (૩) વહેમ, શંકા, સંદેહ

**અંદુ** (અન્દુ) સ્ત્રી. સ્ત્રીના પગનું એક ઘરેણું. (૨) હાથકડી. (૩) બેડી. (૪) હાથીને પગે બાંધવાની સાંકળ

**અંદુ(-દૂ)** (કઅન્દુ(-ન્દૂ)ક) સ્ત્રી. હાથીને પગે બાંધવાની સાંકળ

**અંદેશ,-શો** (અન્દે-) પું. [ફા. અન્દીશહ્] સંદેહ, વહેમ, શંકા, સંશય. (૨) કલ્પના, વિચાર

**અંદોહ** (અન્દોહ) પું [ફા. અંદૂહ્] ફિકર, ચિંતા, ગમગીની, રંજ. (૨) દરકાર, પરવા

**અંદોળવું** (અન્દો-) સ. ક્રિ. [સં. आन्दोल्] હીંચકો નાખવો, ઝુલાવવું, હિંદોળવું. **અંદોળાવું** (અન્દો-) કર્મણિ., ક્રિ. **અંદોળાવવું** (અન્દો-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**અંદોળાવવું, અંદોળાવું** (અન્દો-) જુઓ 'અંદોળવું'માં.

**અંદરાધાર, અંદ્રાધાર** ક્રિ. વિ. [સં. इन्द्र + धारा સ્ત્રી., ઇદ્રે શ્રીકૃષ્ણને પજવવા ભારે વરસાદ વરસાવ્યો હતો એ પૌરાણિક આખ્યાયિકાના સંબંધે] (લા.) અનરાધાર, મૂસળધાર, મોટી ધારે વરસતું

**અંધ** (અન્ધ) વિ. [સં.] આંખની શક્તિઓ ગુમાવી છે તેવું, આંખે ન દેખતું, આંધળું. (૨) (લા.) અ-શિક્ષિત, અભણ. (૩) કમ-અક્કલ, મૂર્ખ. (૪) ઉન્મત, મત્ત. (૫) ગાઢ, ઘાટું, ઘોર. (૬) ગાફેલ, અ-સાવધ. (૭) વિવેક–શૂન્ય. (૮) ન. એ નામનું એક નરક, અંધ-તામિસ્ર

**અંધ-અનુકરણ** (અન્ધ-) ન. [સં., સંધિ વિના] આંધળું અનુકરણ, આંધળી દેખાદેખી, સારું નરસું જાણ્યા વિનાની નકલ કરવી એ

**અંધક** (અન્ધક) વિ. [સં.] આંધળું. (૨) ઝાંખું, ઝળઝળું. (૩) ફીકું. (૪) પું. એક રાક્ષસ. (સંજ્ઞા.) (૫) એક પ્રાચીન યાદવ. (સંજ્ઞા.) (૬) એનો વંશ કે વંશજ. (સંજ્ઞા.)

**અંધક-વૃષ્ણિ** (અન્ધક-) પું. [સં.] અંધક અને વૃષ્ણિ એ નામના બે યાદવ રાજાઓ અને એનો તે તે વંશજ. (સંજ્ઞા.)

**અંધકાર** (અન્ધ-) પું. [સં.] અંધારું. (૨) અંધાપો, આંધળાપણું. (૩) (લા.) અજ્ઞાન, અવિદ્યા. (૪) ગોટાળો, અવ્યવસ્થા. (૫) કાળપ, શ્યામતા, કાળાશ. (૬) અપ્રસિદ્ધિ. (૭) નિસ્તેજપણું [અંધારામાં રહેલું

**અંધકાર-ગ્રસ્ત** (અન્ધ-) વિ. [સં.] અંધકારથી ઘેરાયેલું,

**અંધકાર-મય** (અન્ધ-) વિ. [સં.] અંધારાવાળું

**અંધકાર-યુગ** (અન્ધ-) પું. [સં.] ઇતિહાસકાલનો એવો ગાળો કે જેમાં કોઈ પ્રવૃત્તિ થયેલી જાણવામાં આવી ન હોય. (૨) (લા.) અજ્ઞાનનો સમય

**અંધકારાચ્છન્ન** (અન્ધ-) વિ. [ + સં. आच्छन्न] અંધકારથી વીંટળાયેલું [એક પ્રાચીન અસુર. (સંજ્ઞા.)

**અંધકાસુર** (અન્ધ-) પું. [સં. अन्धक + असुर] એ નામનો

**અંધ-કૂપ** (અન્ધ-) પું. [સં.] એ નામનું એક નરક. (સંજ્ઞા.)

**અંધ-ખોપરી** (અન્ધ-) વિ. [સં. अन्ध + જુઓ 'ખોપરી'.] (લા.) દિમાગ વિનાનું, અક્કલ વગરનું, મૂર્ખ [આંધી

**અંધડ** (અન્ધડ) ન. [સં. अन्ध + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] તોફાન,

**અંધ-તમ**¹ (અન્ધ-) વિ. [સં.] કાળામાં કાળું, ખૂબ જ કાળું

**અંધ-તમ**²(૦સ) (અન્ધ-) ન. [+સં. तमस्] એ નામનું એક નરક. (સંજ્ઞા.) [પણું. (૨) (લા.) અજ્ઞાન, મૂર્ખતા

**અંધ-તા** (અન્ધ-) સ્ત્રી., **-ત્વ** (અન્ધ-) ન. [સં.] આંધળા-

**અંધ-તામિસ્ર** (અન્ધ-) ન. [સં.] એ નામનું એક નરક, અંધતમ. (સંજ્ઞા.) [અંધશ્રદ્ધાળુ

**અંધ-દૃષ્ટિ** (અન્ધ-) સ્ત્રી. [સં.] (લા.) અંધશ્રદ્ધા. (૨) વિ.

**અંધ-ધંધ** (અન્ધ-ધન્ધ) પું. [સં. अन्ध + જુઓ 'ધંધ'.] ગાઢ અંધકાર. (૨) (લા.) ગાઢ અજ્ઞાન. (૩) વિ. ચકચૂર, મસ્ત. (૪) બેભાન, બેસૂધ

**અંધ-પછેડો** (અન્ધ-) પું. [સં. अन्ध + જુઓ 'પછેડો'.] જેનાથી અંધારામાં છૂપું રહેવાય તેવું લૂગડું, અંધાર-પછેડો

**અંધ-પરંપરા** (અન્ધ-પરમ્પરા) સ્ત્રી. [સં.] આંધળાઓની માફક વિચાર કર્યા વિના એકની પાછળ બીજાએ ચાલી નીકળવું યા અનુસરવું એ, આંધળી રૂઢિ, ગાડરિયો પ્રવાહ

**અંધ-પંગુ** (અન્ધ-પઙ્ગુ) વિ. [સં.] આંધળું ને લંગડું

**અંધપંગુ-ન્યાય** (અન્ધ-) પું. [સં.] આંધળો લૂલાને પોતાના ખભા ઉપર બેસાડે–લૂલો દોરવતો જાય અને આંધળો ચાલ્યો જાય–એ પ્રકારની પરિસ્થિતિ

**અંધ-પૂજક** (અન્ધ-) વિ. [સં.] (લા.) વગર વિચાર્યે કે ભેદ સમઝયા વિના અમુક વસ્તુ કે બાબત કે મતનાં વખાણ કરનાર

**અંધ-પૂજા** (અન્ધ-) સ્ત્રી. [સં.] અંધપૂજકપણું, આંધળી ભક્તિ

**અંધ-પ્રથા** (અન્ધ-) સ્ત્રી. [સં.] વગર વિચાર્યે અનુસરવામાં આવતો રિવાજ, એવી રીતે શરૂ કરવામાં આવેલો નવો રિવાજ

**અંધપ્રાય** (અન્ધ-) વિ. [સં.] લગભગ આંધળું

**અંધ-ભક્તિ** (અન્ધ-) સ્ત્રી. [સં.] સમઝ વગરની ભક્તિ, આંધળી ભક્તિ [અંધારું થવું, ગોરંભાવું

**અંધરાવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'અંધારું',–ના. ધા.] વાદળાંને લઈ

**અંધ-વિશ્વાસ** (અન્ધ-) પું., **અંધ-શ્રદ્ધા** (અન્ધ-) સ્ત્રી. [સં.] વિચાર કર્યા વિના કોઈ પણ ઉપર ભરોસો રાખવો એ

**અંધ-શ્રદ્ધાલુ(-ળુ)** (અન્ધ-) વિ. [સં.] અંધશ્રદ્ધા રાખનારું

**અંધહસ્તિ-ન્યાય** (અન્ધ-) પું. [સં.] આંધળાઓએ હાથીનાં જુદાં જુદાં અંગોનો સ્પર્શ કરી પોતપોતાને લાગેલા રૂપનો ખ્યાલ આપ્યો–એ પ્રકારનો એકાંગી વિચાર

**અંધાઈ** સ્ત્રી. પાણીમાં થતું એક જાતનું ઘાસ

**અંધાધૂની, અંધાધૂંદ(-ધ,-ધી)** (અન્ધા-) સ્ત્રી. [સં. अन्ध દ્વારા] અરાજકતા, અંધેર, અવ્યવસ્થા, ગેરબંદોબસ્ત, 'એનાર્કી' (મન. રવ.), 'કેઑસ'

**અંધાપો** (અન્ધાપો) પું. [સં. अन्धत्व- > પ્રા. अंधप्प- ન.] આંધળાપણું, દૃષ્ટિનો અભાવ [કાળું, કાળું ધબ

**અંધાર-કાળું** વિ. [જુઓ 'અંધારું' + 'કાળું'.] અંધારા જેવું

**અંધાર-કૂપ** પું. [જુઓ 'અંધારું' + સં.], **-વો** પું. [ + જુઓ 'કૂવો'.] અંધારો કૂવો. (૨) (લા.) જેમાં કાંઈ સૂઝે નહિ તેવો કૂટ એટલે ગૂંચવણ-ભરેલો સવાલ

**અંધાર-કોટ** પું. [જુઓ 'અંધારું' + 'કોટ'.] (લા.) વરસાદનો ગોરંભો, એનાથી થતું અંધારું. (૨) અંધાર-પછેડો

**અંધાર-કોટડી** (અન્ધાર-) સ્ત્રી. [જુઓ 'અંધારું' + 'કોટડી'.] અંધારી કોટડી, અંધારી ઓરડી. (૨) (લા.) કેદખાનું. (૩) ભોંયરું [જેમાં ઘણું અંધારું હોય તેવું ઘર

**અંધાર-ખાનું** (અન્ધાર-) ન. [જુઓ 'અંધારું' + 'ખાનું'.]

**અંધાર-ગલી** (અન્ધાર-) સ્ત્રી. [જુઓ 'અંધારું' + 'ગલી.'] અંધારી ગલી કે શેરી (જ્યાં અંધારે કુટાવું પડે, અથડાવું પડે)

**અંધાર-પછેડી** (અન્ધાર-) સ્ત્રી., **–ડો** પું. [જુઓ 'અંધારું' + 'પછેડી'–'પછેડો'.] જે ઓઢવાથી અદૃશ્ય રહેવાય તેવી ક્રિયા. (૨) ગુપ્ત વાસમાં રહેવું એ. [**૦ ડી ઓઢવી, ૦ ડો ઓઢવો, ૦ડો પહેરવો** (-પેઃરવો) (રૂ.પ્ર.) ગુપ્ત વાસમાં રહેવું, અદૃશ્ય થવું. **૦ ડો ઓઢાડવો** (રૂ.પ્ર.) સામાને ભ્રમમાં નાખવું]

**અંધાર-પટ** (અન્ધાર-) પું. [જુઓ 'અંધારું' + 'પટ'.] સર્વત્ર

અંધારું પ્રસરી જાય એ રીતે દીવા ઓલવી નાખવા એ (આકાશયુદ્ધથી–બૉંબમારાથી બચવા)

**અંધાર-પટો** (અન્ધાર-) પું. [જુઓ 'અંધારું' + 'પટો'.] આંધળો પાટો નામની આંખે પાટા બાંધી રમવાની એક રમત [પછેડી, –ડો.'

**અંધાર-પિછોડી** (અન્ધાર-) સ્ત્રી., –ડો પું. જુઓ 'અંધાર-

**અંધાર-માયા** (અન્ધાર-) સ્ત્રી. [જુઓ 'અંધારું' + સં.] (લા.) જેનાથી બધે અંધારું ફેલાઈ જાય તેવો પ્રપંચ

**અંધાર-વર્ણું** વિ. [જુઓ 'અંધારું' + સં. વર્ણ + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] અંધારા જેવું, કાળું

**અંધારવું** (અન્ધારવું) અ.ક્રિ. [સં. अन्धकार > પ્રા. अंधार, તદ્ભવ ના. ધા.] વાદળાંથી આકાશ ઘેરાવું, ઘનઘોર અંધારું થવું, ગોરંભાવું

**અંધારિયું** (અન્ધા-) વિ. [જુઓ 'અંધારું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અંધકારથી ભરેલું, અંધારું પ્રસરી ગયું હોય તેવું, અંધારાવાળું. (૨) ન. ચાંદ્રમાસનો કૃષ્ણપક્ષ, વદિ

**અંધારિયું-અજવાળિયું** ન. [+ જુઓ 'અજવાળિયું'.] ચાંદની રાતે અંધારા-અજવાળામાં રમવામાં આવતી રમત

**અંધારી**[1] (અન્ધા-) સ્ત્રી. [સં. अन्धकारिका > પ્રા. अंधारिआ] (ઘોડા વગેરેને માટે) આંખ-ઢાંકણી, આંખનો ડાબલો

**અંધારી**[2] (અન્ધા-) સ્ત્રી. સોનીનું એક ઓજાર

**અંધારું** (અન્ધારું) વિ. [સં. अन्धाकारक- > પ્રા. अंधारअ-] અંધકારથી ભરેલું, પ્રકાશનો જ્યાં અભાવ વરતાય છે તેવું. (૨) ન. અંધકાર હોય તેવી સ્થિતિ, અંધકાર, તિમિર. (૩) (લા.) અંધેર, અવ્યવસ્થા. (૪) અપ્રસિદ્ધિ. (૫) અજ્ઞાન. [**-રામાં કુટાવું** (રૂ.પ્ર.) વગર સમઝ્યે ખોટો યત્ન કરવો, માહિતી વગર અથડાવું. **-રામાં જવું** (રૂ.પ્ર.) ખબર ન પડે એવી સ્થિતિ થવી. **-રામાં રહેવું** (-રૅ:વું) (રૂ.પ્ર.) અપ્રસિદ્ધ રહેવું. (૨) હકીકતથી અજાણ્યા હોવું. **-રામાં રાખવું** (રૂ.પ્ર.) પ્રગટ થવા ન દેવું. (૨) હકીકતથી અજાણ રાખવું. **-રાં આવવાં** (રૂ.પ્ર.) તમ્મર કે મૂર્છા જેવી સ્થિતિ થવી. **-રાં ઉલેચવાં, ૦ ઉલેચવું** (રૂ.પ્ર.) મિથ્યા પ્રયત્ન કરવો. **૦ થવું** (રૂ.પ્ર.) રાત પડવી. **૦ ઘોર** (રૂ.પ્ર.) ગાઢ અંધકાર. **૦ વાળવું, ૦ વળી જવું** (રૂ.પ્ર.) અવ્યવસ્થા ફેલાવી. **-રે અક્કલ વહેંચાવી** (-વૅ:ચવી) (રૂ.પ્ર.) અયોગ્યને મોટું સ્થાન આપવું. **-રે આખડવું** (રૂ.પ્ર.) અજ્ઞાનને લીધે ખોટે રસ્તે દોરાવું. **-રે ઢાંગ મારવી** (રૂ.પ્ર.) અંધારામાં ફાંફાં મારવાં. (૨) હેતુ વગર કામ કરવું, તાકયા વિના મારવું. **-રે પણ ગોળ ગળ્યો** (-ગૉળ-) (રૂ.પ્ર.) ખરું હોય તે હંમેશાં ખરું જ]

**અંધા-લાકડી** (અન્ધા-) સ્ત્રી. [જુઓ 'અંધું' + 'લાકડી'.] (લા.) આંધળાની લાકડીની જેમ નિરાધારના આધારરૂપ વસ્તુ, અપંગનો ટેકો

**અંધું** (અન્ધું) વિ. [સં. अन्धक- > પ્રા. अन्धअ; હિં. 'અન્ધા'] આંધળું, આંખમાં જોવાની શક્તિ નથી તેવું. [**-ધે મૂલ** (રૂ.પ્ર.) હૈયાફૂટું, કમઅક્કલ, મૂર્ખ] [આંધળું

**અંધૂસ** (અન્ધૂસ) વિ. [સં. अन्ध દ્વારા] (તુચ્છકારમાં)

**અંધેર** (અન્ધેર) ન. [સં. अन्धतर- > પ્રા. अंधयर-] (લા.) અરાજકતા, અવ્યવસ્થા, ગેરબંદોબસ્ત, 'કૅઑસ' (મ.ન મહેતા). (૨) ગેરવહીવટ. (૩) ભ્રમ, અજ્ઞાન. [**૦ કારખાનું** (રૂ.પ્ર.) અવ્યવસ્થિત કામકાજ. **૦ ખાતું** (રૂ.પ્ર.) હિસાબ-કિતાબ અને વ્યવહારમાં ગરબડ]

**અંધેરી**[1] (અન્ધેરી) સ્ત્રી. [સં. अन्धतरिका > પ્રા. अंधयरिआ] જેમાં અંધેર છે તેવી કાલ્પનિક નગરી. (૨) (લા.) જ્યાં અંધાધૂંધી પ્રવર્તે છે તેવું સ્થાન

**અંધેરી**[2] ન. [સં. अन्धगिरिक- > પ્રા. अंधइरिअ-] મુંબઈ નજીકના અંધકગિરિ પાસેનું એ નામનું પરું. (સંજ્ઞા.)

**અંધોટી** (અન્ધોટી) સ્ત્રી. [સં. अन्धपट्टिका > પ્રા. अंधउट्टिआ] આંખ બંધ કરવાનો પડદો

**અંના** (અન્ના) સ્ત્રી. સોનું ગાળવાની નાની અંગીઠી

**અંની** (અન્ની) સ્ત્રી. આયા, દાઈ, ધાવ

**અંનૈયું** (અન્નૈયું) જુઓ 'અનૈયું'. ['આંપડવું'માં.

**અંપડાવવું, અંપડાવું** (શુદ્ધ અનુનાસિક ઉચ્ચારણ) જુઓ

**અંપાયર** (અમ્પા-) પું. [અં.] રમતમાં ઊઠતા સવાલોનો ચુકાદો આપનાર તટસ્થ નિર્ણાયક [ખટાશવાળું, ખાટું

**અંબટ** (-અમ્બટ) વિ. [સં. अम्ल > પ્રા. अंब + ગુ. 'ટ' ત. પ્ર.]

**અંબર** (-અમ્બર) ન. [સં.] આકાશ. (૨) વસ્ત્ર, લૂગડું. (૩) એક ઉચ્ચ પ્રકારની કસબી ગુફાવાળી રેશમી સાડી. (૪) સમુદ્રની વ્હેલ નામની મોટી માછલીઓનાં આંતરડાંમાં જામતી કઠણ રાખોડી રંગની–લીલાશ પડતી ઉગ્ર મીઠી સુગંધવાળી કિંમતી વસ્તુ. (૫) (લા.) વાદળું. (૬) એ નામનો રૂ કાંતવાનો ચરખો (નવો અર્થ)

**અંબર-કેતુ** (અમ્બર) પું. [સં.] સૂર્ય. (૨) ચંદ્ર. (૩) ધૂમકેતુ

**અંબર-ચર** વિ. [સં.], **અંબરચારી** (અમ્બર) વિ. [સં., પું.] આકાશમાં ફરનારું

**અંબર-મણિ** (અમ્બર-) પું. [સં.] આકાશના મણિરૂપ સૂર્ય

**અંબર-વિહાર** (અમ્બર-) પું. [સં.] આકાશ–વિહાર

**અંબરવિહારી** (અમ્બર-) વિ. [સં. પું.] આકાશમાં વિહરનારું

**અંબરીષ** (અમ્બ-) પું. [સં.] એ નામનો વિષ્ણુભક્ત એક પ્રાચીન રાજા. (સંજ્ઞા.) [કૂણાં પાન જેવું

**અંબવાઈ** (અમ્બ-) વિ. [જુઓ 'આંબો' દ્વારા.] આંબાનાં

**અંબવો** (અમ્બ-) પું. [સં. आम्रक -> પ્રા. अंबअ- દ્વારા + ગુ. 'વો' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] આંબાનું વૃક્ષ

**અંબષ્ઠ** (-અમ્બષ્ઠ-) પું. [સં.] (હિંદુ ધર્મશાસ્ત્રો પ્રમાણે) બ્રાહ્મણથી વૈશ્ય સ્ત્રીમાં ઉત્પન્ન થયેલો પુત્ર. (૨) મહાવત (હાથીનો)

**અંબળાટ** પું. [જુઓ 'આમળવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] અમળાટ, આમળો, વળ. (૨) પેટમાં આવતી આંકડી. (૩) (લા.) મરડાડ, ફુંપદ, અહંકાર

**અંબા** (અમ્બા) સ્ત્રી. [સં.] માતા, મા. (૨) પાર્વતી–દુર્ગા દેવીનું એક નામ, ઉત્તર ગુજરાતમાં આરાસણમાં અને સૌરાષ્ટ્રમાં ગિરનાર ઉપરનાં દેવીમંદિરોની અધિષ્ઠાત્રી દેવી. (સંજ્ઞા.) [માતા (માનાર્થે)

**અંબાજી** (અમ્બાજી) ન., બ. વ. [+ જુઓ 'જી'.] અંબા-

**અંબાટ** (અમ્બાટ) પું. [સં. अम्ल > પ્રા. अंब + ગુ. 'આટ' ત.પ્ર.] ખાટા પદાર્થથી દાંતને થતી અસર, ખટાશની અસર,

અંબાડ

**અંબાડ**[1] જુઓ ઉપર 'અંબાટ.'

**અંબાડ**[2] પું. આંખમાં આકરી દવા નાખ્યા પછી અમુક વખત સુધી પહોંચતી એની અસર, એનાથી ચડતો સોજો. (૨) ગડગૂમડ કે જખમની આસપાસ ચડી જતો સોજો, તાડ. [૦ ચઢ(-ડ)વો (રૂ.પ્ર.) સોજાનો તાડ લાગવો]

**અંબાડ**[3] (અમ્બાડચ) સ્ત્રી. એક જાતનું ઝાડ

**અંબાડિયું**[1] (અમ્બા-) ન. છાણાંનો ઢગલો, મોઢવો

**અંબાડિયું**[2] (અમ્બા-) સળગતું લાકડાનું ખોયણું, ઊંબાડિયું

**અંબાડી**[1] (અમ્બાડી-) સ્ત્રી. એક જાતની સુશોભિત રંગોવાળી વનસ્પતિ, 'હાઇબિસ્કસ કેનેબીનસ'

**અંબાડી**[2] (અમ્બાડી) સ્ત્રી. [અર. અમારી-ઇમારી-અમ્મારી. 'અમ્માર' નામના વ્યક્તિ વિશેષે ઊંટ ઉપર બેસવા કરેલી બેઠક. પાછળથી-] હાથી ઉપર બેસવા માટે કરવામાં આવતી લાકડાની બેઠક [અંબાડીમાં બેઠેલું

**અંબાડી-નશીન** (અમ્બાડી-) વિ. [જુઓ 'અંબાડી[2]' + ફા.]

**અંબાડું** (અમ્બાડું) ન. [જુઓ 'અંબાડો'.] અંબાડા નામના છોડનું ફળ

**અંબાડો**[2] (અમ્બાડો) પું. [સં. आम्रातक] ફળ આપનારો એક છોડ. (૨) એ નામની એક ભાજી

**અંબાર** પું. [અર. 'અમ્બાર'-ખાડામાં-કોઠીઓ-પવાલીઓમાં રાખવામાં આવતો અનાજનો ઢગલો] (લા.) મોટો ઢગલો. (૨) કોઠાર, ભંડાર

**અંબાવવું, અંબાવું**[1] જુઓ 'આંબવું'માં.

**અંબાવું**[2] અ.ક્રિ. [સં.अम्ल > પ્રા. अंब ઉપરથી ના. ધા., પ્રા. તત્સમ] ખટાશથી દાંત વગેરેને ખટાશ ચડવાની ક્રિયા થવી. (૨) (લા.) બહુ ઉપયોગથી ઢીલા થઈ જવું, ઓચાઈ જવું

**અંબાષ્ટમી** (અમ્બા-) સ્ત્રી. [સં. अम्बा + अष्टमी] પોષ સુદિ આઠમ (એ દિવસે 'અંબાજીની જયંતી મનાય છે તેથી)

**અંબિકા** (અમ્બિકા) સ્ત્રી. [સં.] અંબામાતા. (સંજ્ઞા.). (૨) કુરુરાજ ધૃતરાષ્ટ્રની માતા. (સંજ્ઞા.)

**અંબિકેય** (અમ્બિકેય) પું. [સં.] અંબા-પાર્વતીનો પુત્ર-ગણેશ અને કાર્તિકેય. (સંજ્ઞા.) (૨) અંબિકાનો પુત્ર રાજા ધૃતરાષ્ટ્ર. (સંજ્ઞા.)

**અંબુ** (-અમ્બુ) ન. [સં.] પાણી

**અંબુ-જ** (અમ્બુજ) ન. [સં.] (પાણીમાં જેની ઉત્પત્તિ છે તે) કમળ, પદ્મ (દિવસે ખીલતું). (૨) ઇન્દીવર (રાતે ખીલતું). (૩) નેતર. (૪) શંખ [વાળી સ્ત્રી

**અંબુજ-નયની** (અમ્બુજ-) સ્ત્રી. [સં.] કમળના જેવાં નેત્રો-

**અંબુજા** (અમ્બુજા) સ્ત્રી. [સં.] લક્ષ્મી

**અંબુજ-તત્ત્વ** (અમ્બુજ-) ન. [સં.] આર્દ્રવાયુ, 'હાઇડ્રોજન'

**અંબુ-દ** પું. [સં.] મેઘ. (૨) ન. વાદળું

**અંબુ-ધિ, -નિધિ, -રાશિ** પું. [સં.] સાગર, સમુદ્ર

**અંબુ-રુહ** (અમ્બુ-) ન. [સં.] જુઓ 'અંબુ-જ'.

**અંબુ-વાહ** (અમ્બુ-) પું. [સં.] જુઓ 'અંબુ-દ.'

**અંબેમાત** (અમ્બે-) કે.પ્ર. [સં. अम्ब मातर् નું ગુ. રૂપ] અંબા માતાજીને ઉદ્દેશી કરાતો ઉદ્ગાર

**અંબોટી** (અમ્બોટી) સ્ત્રી. એક જાતની વનસ્પતિ (એનો તેજાબ બને છે: 'ઑક્સેલિક ઍસિડ') [ભાગ, પેચોટી

**અંબો(-ભો)ઈ** (અમ્બો(-મ્ભો)ઈ) સ્ત્રી. આંતરડાનો ડૂંટી નીચેનો

**અંબોડાળું** વિ. [જુઓ 'અંબોડો' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] (લા.) અંબોડાની જેમ આંટા લઈ ગયેલાં શિંગડાંવાળું (પશુ)

**અંબોડો**[1] (-અમ્બોડો) પું. [દે. પ્રા. आमोड] માથા ઉપરનો સ્ત્રીનો કેશકલાપ, વેણી [પ્રકારનું ગીત

**અંબોડો**[2] (અમ્બોડો) પું. ફૂદડી ફરતાં ગાવાનું એક

**અંબોળવું** સ. ક્રિ. [પ્રા. अंब દ્વારા] ખટાશ આણવી, ખાટું બનાવવું

**અંબોળિયું** જુઓ 'આંબોળિયું'.

**અંભ** (અમ્ભ) ન. [સં. अम्भस्] પાણી

**અંભા** (અમ્ભા) કે.પ્ર. [રવા.] ગાય-વાછરડાંઓનો ભાંભરવાનો અવાજ

**અંભોઈ** (અમ્ભોઈ) જુઓ 'અંબોઈ.'

**અંભો-જ** (અમ્ભોજ) ન. [સં.] જુઓ 'અંબુ-જ'.

**અંભો-ધર** (અમ્ભો-) પું. [સં.] મેઘ. (૨) ન. વાદળું

**અંભોધિ, -નિધિ, -રાશિ** (અમ્ભો-) પું. [સં.] જુઓ 'અંબુ-ધિ'.

**અંભો-રુહ** (અમ્ભો-) ન. [સં.] જુઓ 'અંબુ-જ.'

**અંશ** (અઁશ) પું. [સં.] ભાગ, હિસ્સો. (૨) વર્તુલનો ૩૬૦ મો ભાગ, 'ડિગ્રી'. (૩) ગરમી માપવાનો એકમ, 'ડિગ્રી'. (૪) અપૂર્ણાંકમાં લીટી ઉપરનો અંક કે જે લીટી નીચેના અંકનો અમુક ભાગ બતાવે છે.) (ગ.) (૫) વાદી જ હોવો જોઇયે તેવો ગ્રહ નામક સ્વર. (સંગીત.)

**અંશક** (અઁશક) પું. [સં.] નાનો ભાગ, નાનો હિસ્સો. (૨) ભાગિયો, હિસ્સાદાર. (૩) રાશિચક્રનો ૩૦ મો ભાગ. (જ્યો.)

**અંશ-તઃ** (અંશતઃ) ક્રિ. વિ. [સં.] કકડે કકડે, થોડે થોડે ભાગે. (૨) કાંઈક અંશે, થોડે ભાગે

**અંશ-ભાગી** (અઁશ-) વિ. [સં. પું.] ભાગ લેવાના અધિકારવાળું, હકદાર

**અંશ-ભૂત** (અઁશ-) વિ. [સં.] ભાગરૂપે રહેલું

**અંશ-માત્ર** (અઁશ-) વિ. [સં.] થોડું, લેશ, સહેજ

**અંશ-રૂપ** (અઁશ-) વિ. [સં.] અમુક અંશ હોય તેવું

**અંશ-રેખન** (અઁશ-) ન. [સં.] જુઓ નીચે 'અંશાંકન'.

**અંશ-શ્રેઢી** (અઁશ-) સ્ત્રી. [સં.] જે રકમનાં ગમે તે ત્રણ અનુક્રમે આવતાં પદો પૈકી પહેલા અને ત્રીજા પદનું ગુણોત્તર પહેલા અને બીજાના તફાવત તથા બીજા અને ત્રીજાના તફાવતના ગુણોત્તર બરાબર થાય એવી સંખ્યા, 'હાર્મોનિકલ પ્રોગ્રેશન'. (ગ.)

**અંશાત્મક** (અઁશા-) વિ. [+ સં. आत्मन् + क] અંશરૂપ

**અંશાત્મા** (અઁશા-) પું. [+ સં. आत्मा] ઈશ્વરી ગુણવાળો જીવ

**અંશાવતાર** (અઁશા-) પું. [+ સં. अवतार] ઈશ્વરની અધૂરી કળાવાળો દિવ્ય શક્તિધારી અવતાર ('પરશુરામ' વગેરે વિષ્ણુના અવતાર)

**અંશાંકન** (અઁશાઙ્કન) ન. [+ સં. अङ्कन] ગરમી અને ઠંડી માપવાના યંત્ર પર પડાતા રેખાંક, અંશ-રેખન

**અંશાંગુલ** (અઁશાઙ્ગુલ) વિ. [+ સં. अङ्गुल] હાથના ઝુલા

પંજાની માફક ચિરાયેલું, 'પાલ્મટિફિડ'
**અંશાંશ** (અંશાંશ) પું. [+સં. अंश] ભાગનો ભાગ. (૨) હકતો, કાંધું [અને અવયવીનો સંબંધ
**અંશાંશિ-ભાવ** (અંશાંશિ-) પું. [+સં. अंशि-भाव] અવયવ
**અંશી** (અંશી) વિ. [સં., પું.] ભાગ ધરાવનારું (પૂર્ણ સ્વરૂપમાં રહેલું), જેનો તે તે ચોક્કસ અંશ છે તેવું, અવયવી
**અંશી-જન** (અંશી-) ન. [સં.; સમાસ ગુ.] અવતારી મનુષ્ય
**અંશી-ભૂત** (અંશી-) વિ. [સં.] અંશ ન હોય તે અંશરૂપ થયું હોય તેવું
**અંશુ** (અંશુ) ન. [સં., પું.] કિરણ. (૨) દોરાનો છેડો
**અંશુક** (અંશુક) ન. [સં.] વસ્ત્ર, કપડું, લૂગડું. (૨) સફાઈદાર સફેદ વસ્ત્ર, (૩) સાડી, સાલ્લો (ઝીણો યા રેશમી)
**અંશુ-પ્રસરણ** (અંશુ-) **અંશુ-સ્ફુરણ** (અંશુ-) ન. [સં.] કિરણોનો ફેલાવો, 'રેડિયેશન'
**અંશુમાન** (અંશુ-) પું. [+સં. વિ., °मान्], **અંશુમાલી** (અંશુ-) પું. [સં.] સૂર્ય [ભાગ
**અંસ** (અંસ) પું. [સં.] ખભો. (૨) બળદ વગેરેની કાંધનો
**અંસ-કપાલિકા** (અંસ-) સ્ત્રી. [સં.] કરોડવાળાં પ્રાણીઓનું ખભાનું ચપટું ત્રિકોણાકાર હાડકું, 'સ્કૅપ્યુલા'
**અંસ-કૂટ** (અંસ-) પું. [સં.] ખભાના ત્રિકોણાકાર ચપટા હાડકાનો બહાર નીકળતો ભાગ, 'એક્રોમિયન પ્રોસેસ'
**અંસ-ચક્ર** (અંસ-) ન. [સં.] અંસ-ફલકો–'સ્કૅપ્યુલા' અને અક્ષકાસ્થિઓ –'ક્લેવિકલ'વાળું કૂંડાળું, 'શોલ્ડર ગર્ડલ'
**અંસ-તુંડ** (અંસ-તુણ્ડ) ન. [સં.] અંસ-ફલકના ઉપલા ભાગમાંથી બહારની બાજુ તરફ જતું કાગડાની ચાંચના આકારનું એ નામનું બહાર નીકળતું હાડકું, 'કૉરેકૉઇડ પ્રોસેસ'
**અંસ-પિંડિકા** (અંસ-પિણ્ડિકા) સ્ત્રી. [સં.] ખભા તથા હાથના ઉપરના ભાગમાં આવેલો ત્રિકોણાકાર સ્નાયુ, 'ડેલ્ટોઇડ'
**અંસ-પીઠ** (અંસ-) ન. [સં.] અંસ-ફલકના બહારના ખૂણા પર અંસ-કૂટની નીચે આવેલો છીછરો ખાડો, 'ગ્લીનોઇડ કેવિટી'
**અંસ-પૃષ્ઠ** (અંસ-) ન. [સં.] કરોડ ઉપર અંસ-ફલકના ભાગમાંથી નીકળતા અને બાવડામાં જતા સ્નાયુનો પોલો ભાગ, 'સુપ્રા-સ્પાઇનેટસ-ફૉસા'
**અંસ-પૃષ્ઠિકા** (અંસ-) સ્ત્રી. [સં.] અંસ-કપાલિકાની સપાટી ઉપર ફેલાયેલી એ નામની વળેલી ધમની, 'સર્કમ-ફ્લેક્સ સ્કૅપ્યુલર આર્ટરી'
**અંસ-પ્રાચીરક** (અંસ-) પું [સં.] અંસ-ફલકની પાછળ આડો પડેલો ભાગ, 'સ્પાઇન ઑફ સ્કૅપ્યુલા'
**અંસ-ફલક** (અંસ-) ન. [સં.] કરોડવાળાં પ્રાણીઓમાં આવેલું ખભાનું ચપટું ત્રિકોણાકાર હાડકું, 'સ્કૅપ્યુલા'
**અંસ-વેષ્ટનિકા** (અંસ-) સ્ત્રી. [સં.] કક્ષાધરા ધમનીની એ નામની (બે) શાખા, 'હ્યુમરસ સર્કમ-ફ્લેક્સ'
**અંસ-શિરઃકોટર** (અંસ-) ન. [સં.] અંસ-ફલકની ઉપલી ધારમાં અંસ-તુંડ નામના પ્રવર્ધનકના મૂળ ભાગ પાસે આવેલો ખાડો, 'સ્કૅપ્યુલર નૉચ' [એક વાતરોગ
**અંસ-શોષ** (અંસ-) પું. [સં.] ખભાને સૂકવી નાખે તેવો
**અંસ-સંધિ** (અંસ-સન્ધિ) પું. [સં.] ખભાનો સાંધો
**અંસાક્ષક** (અંસા-) ન. [+સં. अक्षक] એ નામનું ખભાનું એક હાડકું
**અંસાસ્થિ** (અંસા-) ન. [+સં. अस्थि] ખભાનું હાડકું
**અંહસ** (અંહસ) ન. [સં. अंहस्] પાપ
**અંહં** કે. પ્ર. [અંને સ્વર ઉપર ભાર] 'ના' વ્યક્ત કરનારો ઉદ્ગાર, ના, નહિ
**અંઃ** કે.પ્ર. [રવા.] માંદગીમાં થતો કણછાટ. (૨) બેદરકારી કે તુચ્છકારના અર્થમાં વપરાતો ઉદ્ગાર



બ્રાહ્મી નાગરી ગુજરાતી

**આ**[1] પું. [સં.] ગુજરાતી વગેરે ભારતીય-આર્ય ભાષાકુળની ભાષાઓનો કંઠ્ય દીર્ઘ વૃદ્ધિ-સ્વર (જે સામાન્ય રીતે ગુ.માં પોતા ઉપર બલાત્મક સ્વરભાવ સાચવે છે; 'કાળાશ'- ના 'કા'માં જેવા સ્થળે માત્ર એ અસ્વરિત સંભળાય છે.) (૨) કે. પ્ર. મોઢું ઉઘાડવાના ભાગમાં અર્થહીન ઉદ્ગાર
**આ**[2] ઉપ. [સં.] ક્રિયાઓ અને સંજ્ઞાઓની પૂર્વે આવીને નજીક, તરફ, ચારે બાજુથી, ઊલટાપણું, અમુક હદ કે મર્યાદા એવા અર્થ બતાવે છે. મોટા ભાગના શબ્દ તત્સમ છે : 'આ-કર' 'આ-ઘાત' વગેરે
**આ**[3] સર્વ., વિ. [સં. अदम् > જૂ. ગુ. 'આ'] સામે તદ્દન નજીકનાં દ્રવ્ય ક્રિયા ભાવ વગેરેને લક્ષ્ય કરી વાપરવામાં આવતું સર્વનામ, 'ધિસ'
**આઇ.એ.એસ.** પું. [અં.] 'ઇન્ડિયન ઍડમિનિસ્ટ્રેટિવ સર્વિસ'– ભારતીય વહીવટી-સેવા સરકારી એક અમલદારી લાયકાત
**આઇ-ગ્લાસ** પું. [અં.] આંખે ઔષધ ચોપડવાની પ્યાલી. (૨) ચશ્મું. (૩) દૂરબીનનો આંખ પાસે રહેતો કાચ. (૪) ઘડિયાળીનો ઘડિયાળનાં યંત્ર જોવાનો કાચ
**આઇટ(–ટે)મ** સ્ત્રી. [અં. આઇટેમ્] બાબત, મુદ્દો
**આઇડુ** પું. [સં. आभीर > પ્રા. आहीर] (લા.) કાઠી દરબારનાં ઢોર ચારનાર ગોવાળ [આતવાર, રવિવાર. (સંજ્ઞા.)
**આઇતવાર** પું. [સં. आदित्य > પ્રા. आइत्त + સં. वार]
**આઇતું**[1] વિ. [સં. आ-यत्त > પ્રા. आइत्त-સ્વાધીન] (લા.)

તૈયાર થયેલું, સજ્જ

**આઇતું²** વિ. [સં. आ-दत्त- > પ્રા. आइत्त-સ્વીકારેલું] (લા.) વગર પૈસે મળતું. (૨) વગર મહેનતે મળતું

**આઇરિસ** સ્ત્રી. [અં.] આંખમાં રહેલો માંસમય પડદો, કનીનિકા (આ પડદાના મધ્ય ભાગમાં કીકી આવેલી છે.)

**આઇસ** પું. [અં.] કુદરતી રીતે જામેલો તેમજ યાંત્રિક રીતે પાણી ઠારીને કરેલો બરફ

**આઇસ-ક્રીમ** પું., ન. [અં.] બરફથી ઠારેલા દૂધનો અથવા મેવાના રસનો ઘટ્ટ પદાર્થ-એક ખાદ્ય

**આઇસ-ફેક્ટરી** સ્ત્રી. [અં.] બરફ બનાવનારું યાંત્રિક કારખાનું

**આઇસ-બર્ગ** પું. [અં.] સમુદ્રના પાણીમાં તરતો રહેતો કુદરતી બરફનો વિશાળ ટેકરો

**આઇસ-બૅગ** સ્ત્રી. [અં.] આકરા તાવમાં માથા અને કપાળ વગેરે ઉપર ઠંડક કરવા બરફ ભરીને વાપરવાની રબરની કોથળી

**આઈ** (આઇ) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. अत्ताનું आता > आया થયા બાદ. અર્થ 'માતા'] આતાની પત્ની, પિતામહ-દાદાની મા. (૨) (કાઠી વગેરેમાં) દાદી. (૩) (મરાઠીને અનુસરી) મા. (૪) પાર્વતી-દુર્ગા-અંબા વગેરે ભિન્ન ભિન્ન સંજ્ઞા ધરાવતી દેવી, માતા. (૫) [સૌ.] ચારણ વૃદ્ધ સ્ત્રી

**આઈ-જી** (આઇજી) સ્ત્રી., બ.વ. [જુઓ 'આઈ' + 'જી'માનાર્થે).] સાસુની સાસુ, વડસાસુ. (૨) સાસુ, બાઇજી

**આઇન** (આઇન) ન. [સર૦ મરા.] ઇમારતી કામમાં વપરાય તેવાં મજબૂત લાકડાં આપનારું એક ઊંચું ઝાડ

**આઉ** ન. માદા પશુના આંચળ ઉપરનો ભરાવદાર ભાગ, બાવલું, અડણ. [**૦આવવું** (રૂ.પ્ર.) પશુ-માદાનાં આંચળમાં દૂધ ભરાવું. **૦ઉતારવું, ૦મેલવું** (રૂ.પ્ર.) ગાભણી પશુ-માદાના આઉનું વધવું]

**આઉ-કોથળી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'કોથળી'.] બકરીનાં બચ્ચાં ધાવી ન જાય એ માટે બકરીના આઉને બાંધવામાં આવતી કોથળી

**આઉટ** ક્રિ.વિ. [અં.] રમતમાં દાવ લેતાં બંધ થયેલું

**આઉટ-લાઇન** સ્ત્રી. [અં.] રૂપરેખા, રેખાંકન. [**૦નું** (રૂ.પ્ર.) ખરાબ ધંધે કે વ્યભિચારમાં ચડી ગયેલું] [ઉપગૃહ

**આઉટ-હાઉસ** ન. [અં.] મુખ્ય મકાનની નજીકનું નાનું મકાન,

**આઉલું** ન. [જુઓ 'આઉ' + ગુ. સ્વાર્થે 'લું' ત.પ્ર.] આઉ

**આઓખલ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. પડતર જમીન

**આક** પું. [સં. अर्क > પ્રા. अक्क] આકડાનો છોડ (જેનાં આકોલિયાં પાકી જતાં એમાંથી સુકોમળ રૂ જેવો પદાર્થ નીકળે છે, જે ઓશીકામાં પણ વપરાય છે.), આકડો

**આક્-એકલી, આક-ડેકી** સ્ત્રી. પાંચ કે સાત અથવા એનાથી વધુ છોકરા મળી ખુલ્લી જગ્યામાં રમે તેવી એક રમત

**આક-ઘોડો** પું. [જુઓ 'આક' + 'ઘોડો'.] આકડાના ઝાડ ઉપર થતું કાંઈક ઘોડાના આકારનું એક નાનું જંતુ

**આકઠ-સાસુ** સ્ત્રી. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'સાસુ.'] મોટી સાળી, વહુની મોટી બહેન, પાટલા સાસુ

**આકડિયું** વિ. [જુઓ 'આકડો' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] આકડાનું બનેલું, આકડાને લગતું. (૨) ન. આકડાનું આકોલિયું. (૩) આકડાનાં આકોલિયાંમાંથી નીકળતું રૂ, તૂર. (૪) આકડાનું દૂધ એકઠું કરવાનું શિંગડું

**આકડિયો-શિરકસિયો** [+ જુઓ 'શિરકસિયો.'] શિરકસિયા નામની વેલની એક જાત

**આકડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આકડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નાની જાતનો આકડો (ધોળી અને કાળી બે જાતનો). [**૦ પરણાવવી** (રૂ.પ્ર.) હિંદુઓમાં ત્રીજું લગ્ન કરતાં પહેલાં આકડી સાથે લગ્ન કરવાં]

**આકડે-ફાકડું** ક્રિ.વિ. [રવા.] એકદમ, ઉતાવળે

**આકડે-આકડે** ક્રિ.વિ. [રવા.] માંડ માંડ, જેમતેમ કરીને, મહામુસીબતે

**આકડો** પું. [જુઓ 'આક' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'આક'. [**૦ડાનો માંડવો** (રૂ.પ્ર.) જલદી તૂટી જાય તેવી બનાવટ, તકલાદી વસ્તુ. **૦ડા વાવવા** (રૂ.પ્ર.) ઠેકઠેકાણે વેર કરવું, લડાઈનું મૂળ રોપવું. **-ડે મધ** (રૂ.પ્ર.) સરળતાથી મળી શકે તેવી બાબત કે વસ્તુ, **૦ખાવો** (રૂ.પ્ર.) છકી જવું. (૨) ઉપાડો લેવો, ઉત્પાત મચાવવો]

**આક(-કા)તૂર** ન. [જુઓ 'આક' + 'તૂર'.] આકડાનાં આકોલિયાંમાંથી નીકળતું રૂ, તૂર

**આક-દૂધ** ન. [જુઓ 'આક + 'દૂધ'.] આકડાનાં કાચાં આકોલિયાંમાંથી નીકળતો ધોળો દૂધ જેવો પ્રવાહી ઘટ્ટ રસ, આકડાનું દૂધ (એ ઝેરી છે.) [(૨) એવું નકામું ઘાસ

**આકન** ન. ખેડેલી જમીનમાંથી નકામું ઘાસ કાઢવાની ક્રિયા.

**આક-નામું** ન [ફા. આક્-નામહ્] વારસા હક્કમાંથી બાતલ કરતો દસ્તાવેજ [આકોલિયું

**આક-ફલ(-ળ)** ન [જુઓ 'આક' + સં.] આકડાનું ફળ,

**આકબત** સ્ત્રી. [અર. આકિબત્] આખર, અંત. (૨) મરણોત્તર દશા. [**૦બગાડવી** (રૂ.પ્ર.) મોત બગાડવું]

**આકબત-અંદેશી** સ્ત્રી. (-અન્-દેશી) [+ જુઓ 'અંદેશો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] પરિણામનો વિચાર, દૂરંદેશી

**આકબતી લંગર** (-લઙ્ગર) ન. [+ જુઓ 'લંગર'.] આફતને વખતે ઉપયોગમાં લેવાનું વહાણનું લંગર [મુખ્ય પાંદડું

**આક-બટ્ટકું** ન. [ગ્રા., જુઓ 'આક' + 'બટકું'.] આકડાનું

**આ-કર** પું. [સં.] મોટો જથ્થો, વિશાળ ઢગલો. (૨) ખજાનો, ભંડાર. (૩) એ નામનો જૂનો હાલનો ખાનદેશનો પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.) (૪) (વિ.) સંદર્ભોથી ભરેલું, શાસ્ત્રીય સપ્રમાણ ચર્ચાઓ માટે સહાય આપતું (ગ્રંથ વગેરે સાધન)

**આકરગ્રંથ** (-ગ્રન્થ) પું. [સં.] સંશોધન અને પ્રમાણોની દષ્ટિએ કામમાં આવે તેવો મહત્ત્વપૂર્ણ તે તે મૂલ ગ્રંથ

**આકરગ્રંથ-વિભાગ** (-ગ્રન્થ-) પું. [સં.] પુસ્તકાલયમાંના સંદર્ભગ્રંથોનો વિભાગ

**આ-કરણ** ન. [સં.] ઘાંટો પાડી બોલાવવાની ક્રિયા

**આકરમણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આકરું' + ગુ. 'અમણ' ત.પ્ર.] આકરાપણું (તાવ માટે વપરાય છે.)

**આકર-શે(-સે)ડી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'આકરું' + 'શે(-સે)ડ'+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] દોહતાં આંચળમાંથી મુશ્કેલીથી સેડ ફૂટતી હોય તેવી (ગાય-ભેંસ-બકરી વગેરે)

**આકરાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આકરું' + ગુ. 'આશ' ત.

પ્ર.] આકરાપણું, સખ્તાઈ

**આકરું** વિ. વધારે પકવેલું, ખરું. (૨) સખત, કઠણ. (૩) મુશ્કેલ, અઘરું. (૪) મોંઘું, વધારે પડતી કિંમતનું. (૫) ગરમ સ્વભાવનું. (૬) ઉતાવળું, અધીરું. (૭) ન ખમાય તેવું, અસહ્ય. (૮) પ્રચંડ [થયેલું

**આકરોત્પન્ન** વિ. [સં. आ-कर + उत्पन्न] ખાણમાંથી ઉત્પન્ન

**આ-કર્ણ** ક્રિ.વિ. [સં.] કાન સુધી લંબાવીને કે લઈ ને, કાનને સ્પર્શ કરાવીને

**આ-કર્ણન** ન. [સં.] સાંભળવાપણું, શ્રવણ

**આ-કર્ણનીય** વિ. [સં.] સાંભળવા જેવું, શ્રવણીય, શ્રોતવ્ય

**આ-કર્ણાંત** (-ર્ણાન્ત) ક્રિ.વિ. [સં. आ-कर्ण + अन्त] કાનની બૂટ સુધી લઈ જઈ ને

**આ-કર્ણિત** વિ. [સં.] સાંભળેલું

**આ-કર્ષક** વિ. [સં.] ખેંચાણ કરનારું. (૨) (લા.) મોહક

**આ-કર્ષણ** ન. [સં.] ખેંચાણ. (૨) (લા.) મોહક ગુણ, વશીકરણ

**આકર્ષણ-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'આકર્ષણ(૧)'.

**આકર્ષણ-બલ(-ળ)** ન. [સં.] ખેંચાણ-શક્તિ

**આકર્ષણ-મંત્ર** (-મન્ત્ર) પું. [સં.] પોતા તરફ ખેંચવા માટે પ્રયોજાતો મંત્ર. (૨) (લા.) ભૂરકી નાખવાની કળા

**આકર્ષણ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] આકર્ષવાનું બળ

**આકર્ષણી** સ્ત્રી. [સં.] ઝાડ ઉપરથી ફળ-ફૂલ ઉતારવાને માટેની આંકડીવાળી લાકડી, વાંસી, આંકડી

**આકર્ષણીય** વિ. [સં.] સામાને ખેંચે તેવું. (૨) (લા.) મોહક

**આકર્ષવું** સ. ક્રિ. [સં. आ-कृष्-कर्ष् તત્સમ] ખેંચવું. (૨) (લા.) મોહ કરવો, લલચાવવું. **આકર્ષાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આકર્ષાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આકર્ષાવવું, આકર્ષાવું** જુઓ 'આકર્ષવું'માં.

**આ-કર્ષિત** વિ. [સં. आ-कृ-कर्ष् પરથી પ્રેરક દ્વારા ભૂ. કૃ.] ખેંચવામાં આવેલું. (૨) (લા.) મોહ પમાડવામાં આવેલું

**આ-કર્ષી** વિ. [સં., પું.] ખેંચાણ કરનારું. (૨) (લા.) મોહ પમાડનારું [સંઘરો. (૩) શોધ, તપાસ

**આ-કલન** ન. [સં.] ગ્રહણ કરવાની ક્રિયા. (૨) એકઠું કરવું એ,

**આકલન-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ગ્રહણ કરવાની-સમજવાની શક્તિ. (૨) સંઘટન-શક્તિ

**આ-કલનીય** વિ. [સં.] આકલન કરવા જેવું

**આ-કલિત** વિ. [સં.] જેનું આકલન કરવામાં આવ્યું છે તેવું

**આ-કલ્પ** ક્રિ.વિ. [સં.] એક કલ્પ પર્યંત, ચાર યુગ સુધી

**આકશ(-સ)-બા(-બુ)કશ(-સ)** ન. [રવા.] આચરકૂચર, પરચૂરણ. (૨) કાચું કોરું

**આ-કષ** પું. [સં.] કસોટીનો પથ્થર

**આ-કષક** વિ. [સં.] કસોટી કરનાર (અધિકારી યા સોની), કસ કાઢી આપનાર

**આકસ્મિક** વિ. [સં. अकस्मात् + इक દ્વારા ગુ. પ્રયોગ] અકસ્માત્ થઈ પડેલું, એકાએક અણધાર્યું, અણચિંતવ્યું

**આકળ-વિકળ** જુઓ 'આકુલ-વ્યાકુલ.'

**આકળાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આકળું' + ગુ. 'આશ' ત. પ્ર.] આકળાપણું. (૨) અધીરાઈ, ઉતાવળ. (૩) ગભરાટ, ગભરામણ. (૪) ગરમ સ્વભાવ, ઉગ્રતા

**આકળું** વિ. [સં. आ-कुलक- > પ્રા. आकुलअ-] ગભરાયેલું, બેબાકળું. (૨) અધીરું, ઉતાવળું. (૩) ગરમ સ્વભાવનું, ગુસ્સે થયેલું. [**૦ભૂત** (રૂ.પ્ર.) ઘણા ગરમ સ્વભાવનું]

**આ-કંઠ** (-કણ્ઠ) ક્રિ.વિ. [સં.] કંઠ સુધી, ગળા સુધી, ગળાડૂબ. (૨) (લા.) પૂરેપૂરું [થથરાટ

**આ-કંપ** (-કમ્પ) પું., -પન ન. [સં.] સહેજ ધ્રુજારી, આછો

**આ-કંપિત** (-કમ્પિત) વિ. [સં.] કાંઈક ધ્રૂજેલું, થોડું થોડું હાલેલું, થોડું થરથરેલું

**આકા, -ગા** પું. [તુર્કી.] શેઠ, સ્વામી, માલિક

**આકા-ડોકા** પું., બ.વ. ચારના સૂકા સાંઠાની છાલ ઉતારી માંહેથી કાઢેલ મલોખાં(ગર્ભ)ના ટુકડા. [**૦નો માંડવો રચવો** (રૂ.પ્ર.) તકલાદી કામ કરવું]

**આકા-ડો(-દો)ડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આક' + 'ડોડી'-'દોડી'.; શબ્દ 'આકો' થયા પછી] આકડાનું ફીંડવું

**આકા-તૂર** જુઓ 'આક-તૂર'.

**આ-કાર** પું. [સં.] 'આ' વર્ણ. (૨) 'આ' ઉચ્ચાર. (૩) આકૃતિ, ઘાટ, સ્વરૂપ. (૪) દેખાવ, સૂરત. (૫) કિંમતની આંકણી, આકારણી, અડસટ્ટે કરેલી કિંમત, 'એસેસમેન્ટ'. (૬) વિઘોટી [કરનાર

**આ-કારક** વિ. [સં.] હાકલ પાડીને બોલાવનાર. (૨) આકારણી

**આકાર-ગત** વિ. [સં.] ઘાટને લગતું, ઘાટમાં રહેલું. (૨) (લા.) ઔપચારિક, 'ફૉર્મલ' (ઉ.જો.)

**આકાર-ગુપ્તિ** સ્ત્રી., **આકાર-ગૂહન** ન., **આકાર-ગોપન** ન. [સં.] (લા.) મનના ભાવને છુપાવવાપણું, આંતરભાવ-ગોપન

**આ-કારણ** ન., -ણા સ્ત્રી. [સં.] નિમંત્રણ, બોલાવવું એ, નોતરું

**આકારણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આકારવું' + ગુ. 'અણી' કૃ.પ્ર.] કિંમત નક્કી કરવાપણું, 'એસેસમેન્ટ.' (૨) જમીનના મહેસૂલની આંકણી, વિઘોટીનો આકાર. (૩) આંક પાડવાનું ઓજાર [કારી ખાતું

**આકારણી-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [+ સં.] આકારણી કરનારું સર-

**આકારણી-પાત્ર** વિ. [+ સં.] કરવેરા માટેની આકારણી કરાવાને યોગ્ય [કરવાનો અધિકાર ધરાવનારો અમલદાર

**આકારણી-સત્તાધિકારી** પું. [+ सत्ता + अधिकारी] આકારણી

**આકારણી-સર્વે** સ્ત્રી. [+ અં.] આકારણી કરવા માટેની સરકારી તંત્રની મોજણી [સરકારી માણસ

**આકારણી-સર્વેયર** પું. [+ અં.] આકારણીની મોજણી કરનાર

**આકાર-પત્ર** ન., -ત્રિકા સ્ત્રી. [સં.] મહેસૂલનું પત્રક, તહસીલની ચોપડી, પહાણીપત્રક

**આકાર-બંદ** (-બન્દ) પું. [+ ફા. પ્રત્યય] ગામના દરેક સર્વે નંબરનું ક્ષેત્રફળ વગેરે બતાવતું પત્રક, 'એસેસમેન્ટ-રૉલ'

**આકાર-માત્ર** વિ. [સં.] શરીરનું હાડકાનું ખોખું-હાડપિંજર રહ્યું હોય તેવું [ઘનમાપ, 'વૉલ્યૂમ'

**આકાર-માન** ન. [સં.] પદાર્થથી રોકાયેલી જગ્યાનું માપ,

**આકાર-રેખા** સ્ત્રી. [સં.] આકૃતિ બનાવતી લીટી, રૂપરેખા

**આકાર-વર્ણન** ન. [સં.] પ્રાણીઓની આકૃતિનો હેવાલ, 'મૉર્ફૉગ્રાફી'

**આકાર-વહી** સ્ત્રી. [+ અર.] જુઓ 'આકાર-પત્ર'.

**આકારવું** સ.ક્રિ. [સં. आ-कार, તત્સમ ના.ધા.] આકૃતિ

દેરવી. (૨) મહેસૂલનો દર નક્કી કરવો. (૩) મૂલવવું, વસ્તુની કિંમત કરવી. (૪) શુમાર આંકવો, અડસટ્ટો કરવો. **આકારાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આકારાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આકારાવવું, આકારાવું** જુઓ 'આકારવું'માં.

**આકાર-શુદ્ધ** વિ. [સં.] માપસર હોય તેવું. (૨) ઘાટીલું. (૩) સુંદર

**આકાર-શુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] માપસર હોવાપણું. (૨) સુંદરતા

**આકાર-સૂચિ(-ચી)** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'આકાર-પત્ર'.

**આકાર-સૌષ્ઠવ** ન. [સં.] આકારની સુંદરતા, ઘાટીલાપણું

**આકારાંત** (-રાન્ત) વિ. [સં. आकार + अन्त] 'આ' વર્ણ અંતમાં છે તેવું (શબ્દ કે પદ). (વ્યા.)

**આ-કારિત** વિ. [સં.] ઘાટ પામેલું. (૨) હાકલ પાડી બોલાવેલું

**આકારી** વિ. [સં., પું.] આકારવાળું. (૨) હાકલ પાડી બોલાવનારું

**આકાશ** ન. [સં., પું., ન.] પાંચ મહાભૂતોમાંનું અવકાશરૂપ તત્ત્વ, ગગન, આસમાન, આભ. [**૦ખૂલવું** (રૂ.પ્ર.) વાદળાં જતાં રહેતાં આકાશનું સ્વચ્છ થવું. **૦ના તારા ઉખેડવા (કે નીચે ઉતારવા)** (રૂ.પ્ર.) મોટો ઉત્પાત કરવો. **૦ના તારા માગવા** (રૂ.પ્ર.) ન મેળવી શકાય તેવી ચીજ માગવી. **૦નાં પક્ષી ઝાલવાં** (રૂ.પ્ર.) અતિશય મુશ્કેલ કામ કરવું. **૦ની સાથે આકાશમાં વાતો કરવી** (રૂ.પ્ર.) ખોટા ખ્યાલોમાં મસ્ત રહેવું. **૦હેઠું આવવું** (રૂ.પ્ર.) ન બની શકે તેવો બનાવ બનવો. **૦માં ચડ(-ઢ)વું (કે ઊડવું)** (રૂ.પ્ર.) ફુલાવું, મગરૂરી રાખવી. (૨) વધારીને વાતો કરવી. **૦માં ચડા(ઢા)વવું** (રૂ.પ્ર.) વખાણ કરીને ફુલાવવું. **૦માં ચંદરવો બાંધવો** (-ચન્દરવો-) (રૂ.પ્ર.) મોટી કીર્તિ મેળવવી, પરાક્રમ કરી વાહ વાહ બોલાવવી. **૦પાતાળ એક કરવાં** (રૂ.પ્ર.) ન બની શકે તેવું કામ કરવા મથવું, ભગીરથ પ્રયત્ન કરવો. **૦પાતાળ એક થવાં (કે થઈ જવાં)** (રૂ.પ્ર.) ભારે ઉપદ્રવ મચવો. **૦પાતાળ જેટલું અંતર** (-અન્તર) (રૂ.પ્ર.) ભારે મોટો તફાવત. **૦પાતાળ ફરી વળવું** (રૂ.પ્ર.) સર્વત્ર ઘૂમી વળવું.]

**આકાશ-કુસુમ** ન. [સં.] આકાશનું ફૂલ. (૨) (લા.) અસંભવિત વાત [જેવું અસંભવિત

**આકાશ-કુસુમ-વત્** ક્રિ.વિ. [સં.] આકાશમાં ફૂલ હોવાના

**આકાશ-ગત** વિ. [સં.] આકાશમાં રહેલું, આકાશીય

**આકાશ-ગતિ** સ્ત્રી., **આકાશ-ગમન** ન. [સં.] આકાશમાં જવાનું, વ્યોમ સંચાર [નિહારિકાઓનો વિશાળ પટ્ટો, 'નેબ્યુલા'

**આકાશ-ગંગા** (-ગઙ્ગા) સ્ત્રી. [સં.] આકાશમાં રાત્રિએ દેખાતો

**આકાશ-ગામી** વિ. [સં., પું.] આકાશમાં ગતિ કરનારું

**આકાશ-ચારી** વિ. [સં., પું.] આકાશમાં ફરનારું

**આકાશ-ચુંબી** (-ચુમ્બી) વિ. [સં., પું.] (લા.) ખૂબ જ ઊંચું, ગગનચુંબી [રૂપ તત્ત્વ

**આકાશ-તત્ત્વ** ન. [સં.] પાંચ મહાભૂતો-તત્ત્વોમાંનું અવકાશ-

**આકાશ-તલ(-ળ)** ન. [સં.] આકાશની કલ્પિત સપાટી

**આકાશ-તોલન-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] વાયુનું દબાણ માપવાનું સાધન, 'બૅરોમીટર'

**આકાશ-દીપ** પું. [સં.], **-વડી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'દીવડી'.], **-વો** પું. [+ જુઓ 'દીવો'.] માણેકઠારી પૂનમથી દેવદિવાળી સુધી ઝાડ અથવા શિખર ઉપર યા અગાસીમાં કોઈ ઊંચે ઠેકાણે લટકાવાતો દીવો, સૂર્ય તુલા નામની સાતમી રાશિમાં આવે ત્યારે રાતે ઊંચે ઠેકાણે લટકાવાતો દીવો

**આકાશ-પટ** પું. [સં.] આકાશનો વિસ્તાર, ગગન-પટ

**આકાશ-પથ** પું. [સં.], **આકાશ-પંથ** (-પન્થ) પું. [+ જુઓ 'પંથ'.] આકાશ-માર્ગ

**આકાશ-પુષ્પ** જુઓ 'આકાશ-કુસુમ'.

**આકાશ-પુષ્પ-વત્** જુઓ 'આકાશ-કુસુમ-વત્'.

**આકાશ-પ્રાંત** (-પ્રાન્ત) પું. [સં. प्र + अन्त] આકાશનો જમીન સાથે જોડાતો છેડો, ક્ષિતિજ

**આકાશ-બારી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'બારી.'] છાપરામાં કે ધાબામાં અજવાળું આવવાને મૂકેલી બારી, અજવાળિયું

**આકાશ-ભાષણ, આકાશ-ભાષિત** ન. [સં.] રંગભૂમિ બહાર ન દેખાતા કોઈ પાત્ર સાથે જાણે વાત કરતાં હોય તે રીતે થયેલી પાત્રની બોલી. (નાટ્ય.) [આકાશ, ગગન-મંડળ

**આકાશ-મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ,-ળ) ન. [સં.] દેખાતું સમગ્ર

**આકાશ-માર્ગ** પું. [સં.] જુઓ 'આકાશ-પથ'.

**આકાશ-માંસી** (-માંસી) સ્ત્રી. [સં] જટામાંસી નામની વનસ્પતિ, છડ [(૨) (લા.) ઊંટ

**આકાશ-મુનિ** પું. [સં.] ઊંચું મુખ રાખી તપ કરનારો સાધુ.

**આકાશ-યાત્રા** સ્ત્રી. [સં.] આકાશનો પ્રવાસ, વિમાની પ્રવાસ

**આકાશયાત્રી** વિ. [સં., પું.] આકાશમાં મુસાફરી કરનારું. (૨) વિમાની યાત્રી

**આકાશ-યાન** ન. [સં.] આકાશમાં ફરવાનું વાહન. (૨) વિમાન, હવાઈ જહાજ, 'ઍરોપ્લેઇન'

**આકાશ-વચન** ન. [સં.] જુઓ 'આકાશ-ભાષણ'.

**આકાશ-વર્ણું** વિ. [+ સં. वर्ण + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] આકાશના જેવા વાદળી રંગનું, આસમાની

**આકાશવર્તિ-ત્વ** ન. [સં.] આકાશના રૂપમાં હોવાપણું, વ્યાપ, વ્યાપ્તિ, વ્યાપકતા, પ્રવર્તન, 'એટેન્શન' (પ્રા.વિ.)

**આકાશ-વર્તી** વિ. [સં., પું.] આકાશમાં રહેલું

**આકાશ-વાણી** સ્ત્રી. [સં.] આકાશમાંથી આવતો શબ્દ, અંતરિક્ષમાંથી આવતો શબ્દ, અંતરિક્ષમાંથી આવતાં વચન. (૨) ભારતીય 'ઑલ ઇન્ડિયા રેડિયો' તંત્ર. (સંજ્ઞા.)

**આકાશ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'આકાશી વૃત્તિ.'

**આકાશ-વેલ** (-વ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'વેલ'.] 'અમર-વેલ'ના જેવી એક વેલ (ઝાડ ઉપર અધ્ધર ઊગનારી તાંતણા જેવી)

**આકાશ-સ્થ,-સ્થિત** વિ. [સં.] આશમાં અધ્ધર રહેલું

**આકાશિકા** સ્ત્રી. [સં.] અગાસી, ધાબું

**આકાશિયું** વિ. [+ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] વરસાદ ઉપર જેનો આધાર હોય તેવું, દેવમાતૃક. (૨) વરસાદના પાણીથી જ ઊગેલું અને પાકેલું. (૩) ન. એવું અનાજ. (૪) ઘઉંની એક જાત [વરસાદ થતો હોય તેવો દેશ

**આકાશિયો** પું. [જુઓ 'આકાશિયું'.] ખેતી માટે પૂરતો

**આકાશી**[1] વિ. [સં., પું.] આકાશને લગતું. (૨) દિવ્ય

**આકાશી**[2] સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] તડકાથી બચવા માટે તાણવામાં આવતો ચંદરવો. (૨) આકાશિયું અનાજ

**આકાશીય** વિ. [સં.] આકાશને લગતું, આકાશના સંબંધનું

**આકાશી-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [+ સં.] (લા.) નિયમસર આવક મળતી ન હોય તેવા પ્રકારનો અનિશ્ચિત ધંધો કે પ્રવૃત્તિ

**આ-કાંક્ષક** (-કાઙ્ક્ષક) વિ. [સં] આકાંક્ષા–અભિલાષ રાખનારું

**આ-કાંક્ષણીય** (-કાઙ્ક્ષણીય) વિ. [સં.] આકાંક્ષા રાખવા જેવું, ઇચ્છવા જેવું

**આ-કાંક્ષવું** (-કાઙ્ક્ષવું) સ. ક્રિ. [સં. आ-काङ्क्ष् તત્સમ.] આકાંક્ષા રાખવી, ઇચ્છા કરવી. **આકાંક્ષાવું** (-કાઙ્ક્ષાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **આકાંક્ષાવવું** (-કાઙ્ક્ષાવવું) પ્રે., સ.ક્રિ.

**આકાંક્ષાવવું, આકાંક્ષાવું** (આકાઙ્ક્ષા-) જુઓ 'આકાંક્ષવું'.

**આકાંક્ષા** (-કાઙ્ક્ષા) સ્ત્રી [સં.] ઇચ્છા, અભિલાષ, અભળખો. (૨) સાંભળનારને બીજા પદની અપેક્ષા રહે એવી સ્થિતિ. (વ્યા.)

**આ-કાંક્ષિત** (-કાઙ્ક્ષિત) વિ. [સં.] ઇચ્છેલું, વાંછિત, ચાહેલું

**આકાંક્ષી** (-કાઙ્ક્ષી) [સં., પું.], **-ક્ષુ** વિ. [સં. आ-काङ्क्ष् ધાતુ + ગુ. 'ઉ' કૃ.પ્ર.] આકાંક્ષા રાખનારું

**આકિલ** વિ. [અર.] અક્કલવાળું, બુદ્ધિશાળી

**આકિંચન્ય** (-કિઞ્ચન્ય) ન. [સં.] અકિંચનતા, નિર્ધનતા, ગરીબાઈ. (૨) નિઃસ્પૃહતા. (જૈન.)

**આકીન** ન. [અર. યકીન્] યકીન, વિશ્વાસ, શ્રદ્ધા

**આકીન-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] યકીનદાર, વિશ્વાસ રાખનારું, શ્રદ્ધાળુ

**આ-કીર્ણ** વિ. [સં.] વેરાયેલું. (૨) પથરાયેલું. (૩) પૂર્ણ. (૪) ઊભરાયેલું, સંકુલ

**આ-કુલ(-ળ)** વિ. [સં.] ભરપૂર, ભરચક, પૂર્ણ. (૨) અસર પામેલું, ઘેરાયેલું. (૩) રોકાયેલું. (૪) ખળભળી ઊઠેલું. (૫) વીખરાયેલું. (૬) એકબીજામાં ગૂંચવાઈ ગયેલું

**આકુલ(-ળ)તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] આકુળ હોવાપણું

**આકુલ(-ળ)-વ્યાકુલ(-ળ)** વિ. [સં.] ખૂબ આકુળ, અત્યંત બેબાકળું

**આ-કુંચન** (-કુઞ્ચન) ન. [સં.] સંકોચાઈ જવું એ, બિડાઈ જવાની ક્રિયા, 'કૉન્ટ્રેક્શન'

**આ-કુંચનીય** (-કુઞ્ચનીય) વિ. [સં.] સંકોચાઈ જવા જેવું

**આ-કુંચિત** (-કુઞ્ચિત) વિ. [સં.] સંકોચાઈ ગયેલું. (૨) વાંકડિયું, કુટિલ (ખાસ કરી માથાના વાળને પ્રકારે)

**આ-કૂત** ન., **-તિ** સ્ત્રી. [સં.] ધારણા, ઇરાદો, ઇચ્છા. (૨) લાગણી. (૩) જાણવાની ઇચ્છા

**આ-કૃત** વિ. [સં., સમાસમાં ઉત્તર પદ તરીકે] આકારવાળું (જેમ કે 'મકરાકૃત')

**આ-કૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] આકાર, રેખાંકન. (૨) છબી, ચિત્ર. (૩) રૂપ, ઘાટ, દેખાવ

**આ-કૃતિક** વિ. [સં.] તર્કાધીન, પ્રમાણપુષ્ટ, તાર્કિક, તર્કમાં બેસે તેવું

**આકૃતિ-કલાકાર** વિ. [સં.] આકાર ('ડિઝાઇન') કરનાર કલાવિદ, આકૃતિકાર, રૂપકાર, 'ડિઝાઇનર'

**આકૃતિક-સમ** વિ. [સં.] અર્ધ-તાર્કિક, 'સેમિ-લૉજિકલ' (મ.ન.)

**આકૃતિ-ઘટના** સ્ત્રી. [સં.] આકારને ઘાટ આપવાની ક્રિયા, 'મૉડલિંગ' (ન.ભો.)

**આકૃતિ-જ્ઞાન** ન. [સં.] આકૃતિ ઓળખી લેવાની સમઝ

**આકૃતિ-વિધાન** ન. [સં.] ચિત્રની રચના ['ફૉર્મલ'

**આકૃતિ-વિષયક** વિ. [સં.] આકૃતિને લગતું, રચના-વિષયક,

**આ-કૃષ્ટ** વિ. [સં.] આકર્ષેલું, ખેંચેલું

**આકોલિયું** ન. [જુઓ 'આક' દ્વારા.] આકડાનું જીંડવું, આકડાનું ફળ (જે સુકાઈ જતાં એમાંથી 'તૂર' નીકળે છે.)

**આ-ક્રમ** પું. [સં.] આક્રમણ, ચડાઈ. (૨) પરાક્રમ, બહાદુરી. (૩) (લા.) પરાભવ, હાર

**આ-ક્રમક** વિ. [સં.] આક્રમણ કરનાર

**આ-ક્રમણ** ન. [સં.] ચડાઈ, હુમલો, 'ઍગ્રેશન'

**આક્રમણ-કાર** વિ. [સં.], **-રી** વિ. [સં., પું.], **આક્રમણ-ખોર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] આક્રમણ કરનાર, આક્રમક, 'ઍગ્રેસર'

**આક્રમણાત્મક** વિ. [+ સં. आत्मन् + क] હુમલો કરવાના સ્વભાવવાળું, 'ઍગ્રેસિવ'

**આક્રમવું** સ. ક્રિ. [સં. आ-क्रम् તત્સમ; ભૂ.કૃ.ને વિષયે કર્તરિ 'હું આક્રમ્યો' વગેરે] આક્રમણ કરવું. (૨) પરાભવ કરવો. **આક્રમાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આક્રમાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આક્રમાવવું, આક્રમાવું** જુઓ 'આક્રમવું'માં.

**આ-ક્રમિત** વિ. [સંસ્કૃતાભાષી; શુદ્ધ રૂપ 'आ-क्रान्त'] જેના ઉપર આક્રમણ કરવામાં આવ્યું છે તેવું

**આ-ક્રંદ** (-ક્રન્દ) પું., **-દન** (-ક્રન્દન) ન. [સં.] ભારે મોટો રો-કકળાટ, ભારે વિલાપ

**આ-ક્રંદિત** (-ક્રન્દિત) વિ. [સં.] જેણે ભારે વિલાપ કર્યો છે તેવું. (૨) આક્રંદ

**આ-ક્રંદી** (-ક્રન્દી) વિ. [સં., પું.] આક્રંદ કરનારું

**આ-ક્રામક** વિ. [સં.] હુમલો કરનારું

**આ-ક્રાંત** (-ક્રાન્ત) વિ. [સં.] જેના ઉપર હુમલો કરવામાં આવ્યો છે તેવું, આક્રમિત. (૨) ચારે બાજુથી ઘેરાઈ ગયેલું. (૩) (લા.) પગ નીચે કચડેલું, સંપૂર્ણ રીતે દબાવી દીધેલું, પરાસ્ત કરેલું

**આ-કુષ્ટ** વિ. [સં.] ઘાંટો પાડીને બોલાવવામાં આવેલું

**આ-ક્રોશ** પું., **-શન** ન. [સં.] બૂમ-બરાડા

**આ-ક્રોશક** વિ. [સં.] બૂમબરાડા પાડનાર

**આ-ક્ષિપ્ત** વિ. [સં.] ફેંકી દેવામાં આવેલું. (૨) જેના ઉપર આક્ષેપ કરવામાં આવ્યો છે તેવું, આરોપી. (૩) નિંદાયેલું, વગોવાયેલું. (૪) હરાવાયેલું, પરાભવ પમાડેલું

**આક્ષરિક** વિ. [સં.] અક્ષરને-શ્રુતિને લગતું, 'સિલેબિક' (વ્યા.)

**આ-ક્ષેપ** પું. [સં.] ફેંક. (૨) અપવાદ, આરોપ, આળ. (૩) નિંદા

**આક્ષેપ-કિરણ** ન. [સં.] રેડિયમમાંથી ફેંકાયેલું અને ફેલાયેલું ત્રણ જાતનું કિરણ

**આ-ક્ષેપક** વિ. [સં.] આરોપ ચડાવનારું, આક્ષેપ કરનારું

**આક્ષેપ-ગર્ભ** વિ. [સં.] જેમાં અપવાદ–આરોપ–નિંદા રહેલ છે તેવું

**આ-ક્ષેપણ** ન. [સં.] આક્ષેપ કરવાની ક્રિયા, આળ ચડાવવું એ

**આક્ષેપાર્થ** પું. [સં. आ-क्षेप + अर्थ] આરોપિત અર્થ, વ્યંગ્ય અર્થ, ધ્વનિ. (કાવ્ય.)

**આક્ષેપી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'આ-ક્ષેપક'.

**આ-ક્ષોભ** પું. [સં.] ક્ષોભ, ખળભળાટ

**આખ-થૂ** ન. [રવા.] ગળામાંથી થૂંકવાના પ્રકારનો અવાજ

**આખડવું** અ. ક્રિ. [સં. आ-स्कन्द् > પ્રા. अक्खड-] અથડાઈ પડવું, અફળાવું. (૨) રખડવું, ભમવું. (૩) લડી પડવું, બાઝવું. **આખડાવું** ભાવે., ક્રિ. **આખડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આખડા** પું., બ.વ. [શબ્દ 'આખડો.'] ગાડાનાં બહારની

બાજુએ નીકળતાં ઠેબાં
**આખડિયું** ન. [જુઓ 'આખડવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] લથડિયું. (૨) ઠોકર ખાઈ ને પડી જવું એ
**આખડી** સ્ત્રી. ફળ મેળવવા માટે ચોક્કસ પ્રકારની કરવામાં આવતી પ્રતિજ્ઞા, બાધા, માનતા, આડી
**આખડો** પું. જુઓ 'આખડા.'
**આખતો** વિ., પું. [ફા. આખ્તહ્] ખસી કરેલો ઘોડો. (૨) ખસી કરેલો કૂતરો–બકરો–બળદ [પડી તોફાન કરવું
**આખમવું** અ.ક્રિ. [ગ્રા.] ધકેલવું. (૨) નાના બાળકે ખોળામાં
**આખર**[1] સ્ત્રી. પાખર, ઘોડાનું પલાણ, જીન
**આખર**[2] સ્ત્રી. [અર. આખિર્] અંત, છેડો, છેવટનો ભાગ. (૨) ક્રિ.વિ. આખરે, અંતે છેવટે પરિણામે. [૦ **સરવાળે** (રૂ.પ્ર.) છેલ્લે, છેવટે, આખરે, મૃત્યુ સમયે]
**આખર-ઘડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આખર[2] + 'ઘડી'.] મૃત્યુની વેળા. (૨) ક્રિ.વિ. છેલ્લે સમયે
**આખરણ** ન. [જુઓ 'આખરવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] મેળવણ, અધકરણ. (૨) ખાટો પદાર્થ (મેળવણ માટે વપરાતો, દૂધમાં નાખી દહીં બનાવવા)
**આખર-મોસમ** સ્ત્રી. જુઓ 'આખર'[2] + 'મોસમ'.] ઋતુનો છેલ્લો ભાગ. (૨) આખર સાલ. (૩) (લા.) જિંદગીનો છેવટનો સમય
**આખરવું** સ.ક્રિ. દૂધમાં મેળવણ નાખવું, અધરકવું, જમાવવું. (૨) હાંડલું ધોઈ ને સાફ કરવું. **આખરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આખરાવવું** પ્રેરક., સ.ક્રિ.
**આખર–સાલ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આખર[2]' + 'સાલ.[2]'] વર્ષનો અંતભાગ. (૨) (લા.) મરણનો સમય
**આખરાવવું, આખરાવું** જુઓ 'આખરવું'માં.
**આખરિયો** વિ., પું. [જુઓ 'આખર[2]' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] (લા.) મુડદાં લઈ જનારો [છેવટનું
**આખરી**[1] વિ. [જુઓ 'આખર[2]' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] છેલ્લું,
**આખરી**[2] સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] આખરનો સમય, અંતકાળ, મૃત્યુનો સમય [ચેતવણી, 'અલ્ટિમેટમ'
**આખરી-નામું** ન. [જુઓ 'આખરી[1]' + 'નામું'.] છેલ્લી
**આખરે** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'આખર[2]' + ગુ. 'એ' સા.વિ. પ્ર.] છેવટે, છેલ્લે, અંતે. (૨) (લા.) નિરુપાય થઈ, કસૂલે, લાચારીથી [(લા.) તોફાન, મસ્તી
**આખલાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આખલો' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.]
**આખલિયું, આખલું** ન. [જુઓ 'આખલો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] નાનો આખલો
**આખલો** પું. [સં. उक्षा > પ્રા. उक्ख છે, પરંતુ ખસી ન કરેલા બળદ માટે હોઈ સં. अ-क्षत > પ્રા. अक्खअ + અપ. उल्ल સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ખસી કર્યા વિનાનો ખૂંટ, સાંઢ. [**–લા ઉધામી** (રૂ. પ્ર.) આખલાના જેવું તોફાન
**આખલો-દાખલો** પું. એ નામની એક રમત
**આખળ** (–ળ્ય) સ્ત્રી. પથ્થર ઘડવાની જગ્યા, આખળી
**આખળિયો** પું. માટલું રાખવાની ત્રણ પાયાની ઘોડી, ઘડમચી. (૨) રોટલી પૂરી વગેરે વણવાનો ગોળાકાર ત્રણ કે ચાર પાયાનો પાટલો, આડણિયો, આડણી, ચકલો. (૩) લગ્ન વખતે વર-કન્યાને કંસાર જમાડતી વેળા જેના ઉપર થાળ રાખવામાં આવે તે નાની તિપાઈ. (૪) સૂતર કે ઊન યા બકરાંના વાળને કાંતવામાં ને વળ દેવામાં વપરાતું લાકડાના બે કટકા વચ્ચેથી કાટખૂણે જડીને અંદર લાકડાની કે લોઢાની સળી નાખીને કરેલ ચાર પાંખડીવાળું સાધન
**આખળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આખળ' + 'ઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] પથ્થર ઘડવાની જગ્યા. (૨) તાણો વણવાના કામમાં આવતું લાકડાનું ચાર ખીલાનું ચોકઠું. (૩) હરણ રાતે બેસતાં હોય તે જગ્યા
**આખા**[1] પું., બ.વ. [જુઓ 'આખું,' વિ.] શુકનમાં તેમજ શુભ પ્રસંગમાં વપરાતા વગર છડેલા ચોખા. (૨) ભૂવા વગેરે દાણા નાખી જોવડાવતી વેળા આપે છે તે જુવારના દાણા. (૩) અનાજથી ભરેલા કોથળા. (૪) લોટ ચાળવા માટે વાસણ ઉપર ઝીણું કપડું બાંધી બનાવેલી ચાળણી. [**૦ઉતારવા** (રૂ.પ્ર.) માથેથી આખા કે છડેલા ચોખા ઉતારી વિઘ્નમુક્ત કરવાની ક્રિયા કરવી]
**આખા-ખાઉ(–ઉં)** વિ. [જુઓ 'આખું + ખાવું' + ગુ. 'આઉ' –'આઉં' કૃ.પ્ર.] બધું ને બધું ખાવાની વૃત્તિવાળું, ખાઉધર, અકરાંતિયું. (૨) (લા.) લાલચુ, તૃષ્ણાવાળું. (૩) લોભિયું, કંજૂસ
**આખાડિયો** પું. સૌરાષ્ટ્રના ઘોડાની એક જાત
**આખા-બોલું** વિ. [જુઓ 'આખું' + બોલવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] ખરાબ લાગે કે સારું લાગે એની પરવા રાખ્યા વિના સાચું કહી નાખનારું, સ્પષ્ટભાષી
**આખા-ભાં(–ભાં)ગ્યું** જુઓ 'આખું'-ભા(–ભાં)ગ્યું'.
**આખિયું** ન. [સં. अक्षिक > પ્રા. अक्खिअ–'આંખ'] (લા.) પખાલનું ઉપરનું મોં (–જ્યાંથી પાણી ભરવામાં આવે છે.)
**આખી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આખો' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ચોખા ઉતારી વધાવવાની ક્રિયા. (૨) પંડ્યા કે અધ્યારુને ભણાવવાના બદલામાં અપાતા દાણા
**આખું** વિ. [સં. अक्षत- > પ્રા. अक्खअ-] ભાંગ્યા વિનાનું, અખંડિત. (૨) પૂર્ણ, સમગ્ર, સળંગ. [**-ખા ગામનો ઉતાર** (રૂ.પ્ર.) અત્યંત ખરાબ ચાલચલગતનું. **–ખાં હાડકાંનું** (રૂ.પ્ર.) કામ કરવા ઉત્સુકતા વિનાનું. **–ખી આણીએ** (રૂ.પ્ર.) કશીય ઈજા વિના, સંપૂર્ણ સલામત. **૦કોળું શાકમાં** (-કોળું) (રૂ.પ્ર.) કોઈ મહત્ત્વની વાત ધ્યાન બહાર રહી જવી. **–ખો લાડવો** (રૂ.પ્ર.) ગજા ઉપરવટનું કામ. (૨) બધું ઓળવી લેવું એ. **હાડકાનું આખું** (રૂ.પ્ર.) તદ્દન આળસુ, અત્યંત દુષ્ટ]
**આખું-પાખું** વિ. [જુઓ 'આખું'નો દ્વિર્ભાવ.] પૂરેપૂરો ભૂકો ન થયો હોય કે ખંડાયું ન હોય તેવું. (૨) (લા.) અસ્પષ્ટ
**આખું(–ખાં)-ભાં(–ભાં)ગ્યું(–ગ્યું)** વિ. [+ જુઓ 'ભાગવું–ભાંગવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ.પ્ર.–'યું' ભૂ.કૃ.] થોડું ભાંગેલું ને થોડું આખું, અધકચરું
**આખૂન, આખૂંદ** પું. [ફા. 'આખૂન્'.] ગુરુ, શિક્ષક. (૨) મદ્રેસામાં શીખવનારો શિક્ષક
**આખૂનજી, આખૂંદજી** પું., બ. વ. [+ જુઓ 'જી' (માનાર્થે).] ગુરુજી, ઉસ્તાદજી
**આખૂર** પું. [તુર્કી 'આખોર્'.] તબેલો. (૨) સ્ત્રી. જાનવરોએ ખાતાં વધેલો ચારો, ઓગઠ. (૪) કચરો. (૪) વિ. સડી

ગયેલું. (૫) ગંદું, મેલું. (૬) નકામું., ઉપયોગ વિનાનું

**આ-ખેટ** પુ., **–ટન** ન. [સં.] શિકાર, મૃગયા

**આ-ખેટ(–ટિ)ક, આખેટી** પું. [સં.] પારધી, શિકારી, મૃગયુ. (૨) શિકારી કૂતરો [શિકારમાં આંતરેલું કે દોરેલું

**આ-ખેટવું** વિ. [સં. આखेटित- તત્સમ ક્રિ.રૂ. થી ભૂ.કૃ.]

**આખેડ-પાખેડ** ન. આડોશી પાડોશી

**આખેપ(–બ)** [સં. आ-क्षेप] ખંત, ઊલટ, કાળજી. (૨) ટેવ, હેવા, મહાવરો, અભ્યાસ. (૩) સફર, મુસાફરી

**આખેપવું** અ.ક્રિ. [સૌ.] ખંત રાખવી

**આખેબી** વિ. [જુઓ 'આખેબ' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ખંતીલું, ઉદ્યમી, મહેનતુ

**આખો** પું. ધણી, માલિક

**આ-ખ્યા** સ્ત્રી. [સં.] સંજ્ઞા, નામ. (૨) અટક, (૩) નામના. (૪) [લા.] અફવા, (૪) લોકવાયકા

**આ-ખ્યાત** વિ. [સં.] કહેલું, કથિત. (૨) પ્રસિદ્ધિ પામેલું, જાહેર થયેલું. (૩) ન. ક્રિયાપદ. (વ્યા.)

**આ-ખ્યાતવ્ય** વિ. [સં.] વર્ણન કરવા યોગ્ય, કહેવા જેવું

**આ-ખ્યાતા** વિ., પું. [સં., પું.] વક્તા. (૨) આખ્યાન કરનાર, માણભટ્ટ. (૩) ઉપદેશક, શિક્ષક

**આ-ખ્યાતિ** સ્ત્રી. [સં.] પ્રખ્યાતિ, કીર્તિ

**આખ્યાતિક** વિ. [સં.] આખ્યાત–ક્રિયારૂપને લગતું. (વ્યા.)

**આખ્યાતિકી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] કાળનાં રૂપાખ્યાનોનો ખ્યાલ આપતી (કાળનાં રૂપ વગેરે)ની વિભક્તિ. (વ્યા.)

**આ-ખ્યાન** ન. [સં.] કહેવું એ, કથન. (૨) મહાભારત–રામાયણ–પુરાણોની મુખ્ય કથા. (૩) એ સંજ્ઞાથી ગુજરાતી મધ્યકાલીન ભાષામાં પ્રાચીન ઉપાખ્યાનો રચાયાં છે તેવી કૃતિ

**આખ્યાનક** ન. [સં.] ટૂંકી વાત, નાનું આખ્યાન, ઉપાખ્યાન, ઉપકથા

**આખ્યાન-કાર** વિ., પું. [સં.] મધ્યકાલીન પૌરાણિક આખ્યાનોનો કર્તા. (૨) આખ્યાનો ગાઈ બતાવનારો માણભટ્ટ. (૩) હરદાસ-પદ્ધતિએ વિવરણાત્મક હરિકથાઓ રાગ અને તાલ સાથે વાદ્યોની મદદથી રજૂ કરનારો હરદાસ

**આખ્યાન-કાવ્ય** ન. [સં.] ધર્મકથાઓને કેંદ્રમાં રાખી રચાયેલાં કાવ્યોનો એક પ્રકાર. (૨) ધર્મકથાઓને કેંદ્રમાં રાખી રચાયેલાં કડવાબદ્ધ તેમજ સળંગ બંધનાં કાવ્યોનો ગુજરાતી કાવ્યપ્રકાર

**આખ્યાનકી** સ્ત્રી. [સં.] પહેલું–ત્રીજું ચરણ ઇંદ્રવજ્રાનાં અને બીજું–ચોથું ચરણ ઉપેંદ્રવજ્રાનાં હોય તેવો ૧૧ અક્ષરોનો ગણમેળ કિંવા અક્ષરમેળ છંદ. (પિં.)

**આખ્યાનાત્મક** વિ. [+ સં. आत्मन् + क] ધર્મકથા જેમાં છે તેવું (કાવ્ય યા નાટક). (૨) કથાત્મક કે વર્ણનમૂલક, 'નૅરેટિવ'

**આ-ખ્યાપક** વિ. [સં.] વર્ણન કરનાર, કહેનાર. (૨) પું. દૂત, સંદેશવાહક

**આ-ખ્યાપન** ન. [સં.] કથન, વર્ણન

**આ-ખ્યાયક** [સં.] જુઓ 'આખ્યાપક'.

**આ-ખ્યાયિક** પું. [સં.] ઇતિહાસ

**આ-ખ્યાયિકા** સ્ત્રી. [સં.] ઇતિહાસમૂલક વાર્તા. (૨) ઇતિહાસમૂલક સંસ્કૃત ગદ્યવાર્તાનો પ્રકાર ('હર્ષચરિત' જેવો). (૩) નીતિવિષયક પૌરાણિક કથાનક, 'પૅરેબલ'

**આ-ખ્યાયી** વિ., પું. [સં., પું.] દૂત, સંદેશ-વાહક

**આ-ખ્યેય** વિ. [સં.] કહેવા જેવું, વર્ણન કરવા જેવું

**આગ (–ગ્ય)** સ્ત્રી. [સં. अग्नि- > પ્રા. अग्गि, પું.] અગ્નિ, આતશ. (૨) અગ્નિને લઈ સળગી ઊઠ્યું હોય એવી પરિસ્થિતિ, લાય. (૩) (લા.) બળતરા, અસહ્ય પીડા. (૪) ગુસ્સો, ક્રોધ, કોપ, રીસ. [**૦ઉઠાડવી** (રૂ.પ્ર.) પ્રબળ કજિયો કરાવવો. (૨) ત્રાસ ઉપજાવવો. **૦ઊઠવી** (રૂ.પ્ર.) ક્રોધ થવો, રીસે ભરાવું. (૨) દાઝ્યા જેવી બળતરા થવી. (૩) નકામા થવું. **૦જમાડવી** (રૂ.પ્ર.) ભોજન પહેલાં અગ્નિમાં ઘી તેમજ રોટલી નાખવી, **૦જોડવી**, **૦બાળવી** (રૂ.પ્ર.) અગ્નિ સળગાવવો. **૦દેખાડવી** (રૂ.પ્ર.) આગ લગાડવી. (૨) તોપની વાટ સળગાવવી. **૦દેવી**, **૦મૂકવી** (રૂ.પ્ર.) મરેલાને અગ્નિસંસ્કાર કરવો. (૨) નાશ પમાડવું, બરબાદ કરવું. **૦પોવી** (રૂ.પ્ર.) દેવતા ઉપરથી રાખ ખંખેરી નાખવી. **૦નું પતંગિયું** (રૂ.પ્ર.) બળતો કોલસો. **૦નું પૂતળું** (રૂ.પ્ર.) તણખો. (૨) ક્રોધી. **૦પડવી** (રૂ.પ્ર.) તાપ પડવો. **૦પર આગ નખ(–નાં)ખવી (કે મેલવી)** (-આગ્ય-) (રૂ.પ્ર.) બળતાંને વધુ પીડા કરવી, દુ:ખી માણસને વધારે દુ:ખ દેવું. **૦પાડવી** (રૂ.પ્ર.) દેવતા સળગાવવો. **૦પાણીના ખેલ** (રૂ.પ્ર.) વરાળયંત્ર. (૨) હલવાઈનો ધંધો. **૦પાણી થવું** (રૂ.પ્ર.) મતભેદ વખતે સમાધાનકારક વૃત્તિ બતાવવી. **૦ફૂંકવી** (રૂ.પ્ર.) ગુસ્સે થવું. **૦બળવી** (રૂ.પ્ર.) બહુ ગુસ્સે થવું. (૨) શરીરમાં ઝાળ ઝાળ થવું. **૦બકવી** (રૂ.પ્ર.) બડાઈ કરવી. (૨) હડહડતું જૂઠું બોલવું. **૦બાગ થવું** (રૂ.પ્ર.) બહુ ગુસ્સે થવું. **૦બુઝાવવી**, **૦ઓલવવી**, **૦હોલવવી** (રૂ.પ્ર.) બંને પક્ષને સમઝાવી લડાઈ શાંત કરવી. **૦ભડકાવવી** (રૂ.પ્ર.) ઉશ્કેરવું. **૦માં મૂતરવું** (રૂ.પ્ર.) ગેરવાજબી કામ કરવું. **૦માં કૂદવું( કે જલવું યા પડવું)** (રૂ.પ્ર.) પોતાનું અહિત કરવું. **૦લગાડવી** (રૂ.પ્ર.) કજિયો કરાવવો, લડાઈ કરાવવી. **૦ લાગવી** (રૂ.પ્ર.) શરીરમાં દાહ થવો. **૦વરસવી** (રૂ.પ્ર.) સખત તાપ પડવો. **૦વરસાવવી** (રૂ.પ્ર.) એકસામટો ગોળીબાર કરવો, તોપનો સખત મારો ચલાવવો] [બાજી, દારૂખાનું

**આગ–ખેલ** (આગ્ય-) પું. [+ જુઓ 'ખેલ.'] (લા.) આતશ-

**આગ-ગાડી** (આગ્ય-) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ગાડી.'] અગ્નિ–વરાળબળે ચાલતાં ઍંજિનોથી ચાલતી રેલ-ગાડી (હવે તો વીજળીથી પણ ચાલે છે.) [કાચ, આગિયો કાચ

**આગ-ચશ્મ** (આગ્ય-) પું. [+ ફા.] એક જાતનો બહિર્ગોળ

**આગ-જંત્ર** (આગ્ય-જન્ત્ર) સ્ત્રી. [+ સં. यन्त्र ન.] તોપ

**આગડું** ન. કણ વિનાનું જુવાર-બાજરીનું ડૂંડું

**આ-ગત** વિ. [સં.] આવેલું

**આગ(ગે,-ગો)-તર, રું** વિ. [સં. अग्रतर] પ્રારંભનું, શરૂઆતનું, પૂર્વે થયેલું [નારાંની પરોણાગત

**આગતા-સ્વાગતા** સ્ત્રી. [સં. आगतं + स्वागतम् ] આવ-

**આ-ગતિ** સ્ત્રી. [સં.] આગમન

**આગ-દાન**[૧] (આગ્ય-) ન. [જુઓ 'આગ' + સં.] ગરીબગૂરબાંને અગ્નિદાહ માટે સાધન પૂરા પાડવાં એ [આગિયું

**આગ-દાન**[૨] (આગ્ય-) ન. [જુઓ 'આગ' + ફા.] અગ્નિપાત્ર,

**આગ-પેટી** (આગ્ય-) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પેટી'.] એંજિનનું બળતણ બાળવા માટેનું ખાનું, 'ફાયર-બૉક્સ'

**આગ-પ્રૂફ** (આગ્ય-) વિ. [+ અં.] જેને આગ ન લાગે તેવું, આગ-રક્ષિત, 'ફાયર-પ્રૂફ' [આગમાંથી બચાવનારું

**આગ-બચાવ** (આગ્ય-) વિ. [+ જુઓ 'આગ' + બચાવવું'.]

**આગ-બંબો** (આગ્ય-બમ્બો) પું. [જુઓ 'આગ' + 'બંબો'.] આગ ઠારવા માટે વપરાતું યાંત્રિક વાહન, 'ફાયર-બ્રિગેડ'

**આગ-બાણ** (આગ્ય-) ન. [જુઓ 'આગ' + સં. बाण પું.] આગ વરસાવે તેવું તીર [આગમાંથી બચવાની નાકાબારી

**આગ-બારી** (આગ્ય-) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'આગ' + 'બારી.']

**આગ-બોટ** (આગ્ય-) સ્ત્રી. [જુઓ, 'આગ' + અં.] વરાળના બળે ચાલતું મોટું જહાજ, અગ્નિ-નૌકા, 'સ્ટીમર'

**આ-ગમ** પું. [સં.] આવવું એ, આગમન. (૨) સંપ્રાપ્તિ. (૩) ઉદ્ભવ, ઉત્પત્તિ, જન્મ. (૪) પ્રવાહ. (૫) આરંભ, શરૂઆત. (૬) સમાગમ. (૭) પરંપરાગત ધાર્મિક સિદ્ધાંતનો ખ્યાલ આપતું શાસ્ત્ર. (૮) મંત્ર-બ્રાહ્મણ-સંહિતારૂપ વેદ. (૯) જૈન ધર્મનાં મૂળ બાર અંગ અને બીજાં ઉપાંગ. (જૈન.) (૧૦) અન્યાન્ય ભારતીય શાક્ત શૈવ-તંત્ર વગેરે સંપ્રદાયોનો તે તે મૂલ ગ્રંથ. (૧૧) શબ્દોની પૂર્વે ઉમેરાતો કોઈપણ અક્ષર વગેરે. (વ્યા.) [અગાઉથી, આગળથી

**આગમચ-(-જ)** ક્રિ. વિ. [સં. *अग्रिमत्य > પ્રા. *अग्गिमच्च]

**આગમ-જાયું** વિ. [સં. अग्रिम-जातक- > પ્રા. अग्गिम-जायअ-] પૂર્વની પત્નીથી થયેલું (સંતાન)

**આગમ-જ્ઞાન[૧]** ન. [સં.] આગમશાસ્ત્રોનું જ્ઞાન

**આગમ-જ્ઞાન[૧]** ન. [સં. अग्रिम > પ્રા. अग्गिम + સં.] ભવિષ્યનું જ્ઞાન

**આગમ-જ્ઞાની[૧]** વિ. [સં.,પું.] આગમશાસ્ત્રોનું જ્ઞાન ધરાવનાર

**આગમ-જ્ઞાની[૨]** વિ. [સં. अग्रिम > પ્રા. अग्गिम સં., પું] ભવિષ્યનું જ્ઞાન ધરાવનારું

**આગમણ[૧]** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [સં. अग्रिम પ્રા. अग्गिम દ્વારા] આગવણ, ચૂલાનો આગલો ભાગ, ચૂલાની બેળ (જ્યાં અંગારા કાઢી ઠારવામાં આવે.)

**આગમણ[૨]** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આગમવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] (લા.) અક્કલ, હોશિયારી. (૨) શક્તિ, તાકાત, આંગમણ

**આગમણી[૧]** સ્ત્રી. [જુઓ 'આગમણ.[૧]'] જુઓ 'આગમણ.[૧]'

**આગમણી[૨]** સ્ત્રી. [જુઓ 'આગમવું + ગુ. 'અણી' કૃ.પ્ર.] બાથમાં ભરાય તેટલી વસ્તુનો અડધો ભાગ

**આ-ગમન** ન. [સં.] આવવું એ. (૨) દેશમાં બહારથી આવી વસવું એ, 'ઇમિગ્રેશન'

**આગમન-દ્વાર** ન. [સં.] પ્રવેશ કરવાનું બારણું કે દરવાજો

**આગમ-નિગમ** પું., બ.વ. [+ સં.] ધર્મ-શાસ્ત્ર અને વેદ-શાસ્ત્ર

**આગમ-નિર્ગમ** પું. [સં.] આવવું અને જવું એ

**આગમ-પ્રભાકર** પું. [સં.] શાસ્ત્ર જ્ઞાનના સૂર્યરૂપ, મોટો શાસ્ત્રવેત્તા. (૨) જૈનાગમોનું જ્ઞાન ધરાવનાર વિદ્વાન. (જૈન.)

**આગમ-પ્રમાણ** ન. [સં.] ચાર જાતનાં પ્રમાણોમાંનું શાસ્ત્રવિષયક પ્રમાણ [શાસ્ત્રવિરુદ્ધ

**આગમ-બાધિત** વિ. [સં.] શાસ્ત્રે જેનો બાધ કર્યો છે તેવું,

**આગમ-મંત્ર** (-મન્ત્ર) પું. [સં.] વેદની ઋચા

**આગમ-વક્તા[૨]** વિ. [સં., પું.] શાસ્ત્રોનું વિવેચન કરનાર

**આગમ-વક્તા[૨]** પું. [સં. अग्रिम > પ્રા. अग्गिम + સં.] ભવિષ્યની વાત કહેનાર, જ્યોતિષી

**આગમ-વાણી** સ્ત્રી. [સં. अग्रिम > પ્રા. अग्गिम + સં.] ભવિષ્યવાણી

**આગમ-વિદ્યા[૧]** સ્ત્રી. [સ.] વેદાદિ શાસ્ત્રોની વિદ્યા

**આગમ-વિદ્યા[૨]** સ્ત્રી. [ સં. अग्रिम > પ્રા. अग्गिम + સં. ] ભવિષ્ય જાણવાની વિદ્યા

**આગમવું** સ.ક્રિ. [સં. आ-गम् તત્સમ; ભૂ.કૃ.માં કર્તરિ રચના : 'હું આગમ્યો'.] જઈ પહોંચવું. (૨) (લા.) હિંમત કરવી, મોટું સાહસ કરવું. **આગમાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આગમાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. [અનુભવી

**આગમ-વૃદ્ધ** વિ. [સં.] શાસ્ત્રના જ્ઞાનથી પરિપક્વ થયેલું, શાસ્ત્રોનું

**આગમ-વેત્તા** વિ., પું. [સં., પું.] આગમશાસ્ત્રનો જ્ઞાતા

**આગમ-વેદી** વિ., પું. [સં.] શાસ્ત્રજ્ઞ

**આગમ-શુલ્ક** ન. [સં.] આયાત થતા માલ ઉપરનો કર, જકાત, 'ઇમ્પૉર્ટ ડ્યૂટી'

**આગમણું** ન. ભાતમાં ઘી નાખી ચોળવું એ

**આગમાત્મક** વિ. [+ સં. आत्मन् + क] શાસ્ત્રરૂપ, સપ્રમાણ. (૨) કોઈ વિશિષ્ટ વાત ઉપરથી સાધારણ વાતની કલ્પના જેમાં છે તેવું, 'ઇન્ડક્ટિવ' [રહેલું

**આગમાનુસારી** વિ. [સં. + अनुसारी, પું.] શાસ્ત્રને અનુસરી

**આગમાપાયી** વિ. [ + સં. अपायी, પું.] આવે અને જાય તેવું, અસ્થાયી, અનિત્ય. (૨) ઉત્પત્તિ અને વિનાશના સ્વભાવવાળું, ક્ષણભંગુર, વિનાશી

**આગમાભાસ[૧]** પું. [ + સં. आभास] શાસ્ત્રસંબંધી ભ્રમ

**આગમાભાસ[૨]** પું. [સં. अग्रिम > પ્રા. अग्गिम + સં. आभास] ભવિષ્યનો ચિતાર

**આગમાવવું, આગમાવું** જુઓ 'આગમવું'માં.

**આગમાળ** (બ્ય-) સ્ત્રી. [ગ્રા ] ચૂલાનો આગલો ભાગ, આગમણ

**આગમાળું** ન. [ગ્રા.] દાળ અને ભાત

**આગમિક** વિ. [સં.] આગમને લગતું, શાસ્ત્રવિષયક. (૨) શાસ્ત્રથી પ્રમાણિત થયેલું, શાસ્ત્ર પ્રમાણેનું. (૩) શાસ્ત્રને જ પ્રમાણ માનનારું [ધરાવનાર

**આગમી[૧]** વિ. [સં., પું] આગમશાસ્ત્રી, આગમોનું જ્ઞાન

**આગમી[૨]** વિ. [સં. अग्रिमिक- > પ્રા. अग्गिमिअ-] ભવિષ્યની વાત જાણનારું, જ્યોતિર્વિદ

**આગમું(-મું)** વિ. [પ્રા.] પોતાનું, પોતીકું

**આગમોક્ત** વિ. [સં. आगम + उक्त] શાસ્ત્રોમાં કહેલું

**આગમોદ્ધારક** વિ. [સં. आगम + उद्धारक] શાસ્ત્રોનો ઉદ્ધાર કરનાર. (૨) જૈન આગમોનો ઉદ્ધાર કરનાર, જૈન આગમોની અધિકૃત વાચના તૈયાર કરનાર. (જૈન.)

**આગમોળ** (-ળ્ય) ક્રિ.વિ.[ જુઓ 'આગું' દ્વારા; ગ્રા.] અગાઉ, પૂર્વે

**આગર** પું. [સં. आकर- > શૌ. પ્રા. आगर] (લા.) અગરિયો. (૨) ખારવો

**આગરગાંજ** ન. ફળઝાડનો બગીચો હોય તેવું ગામડું

**આગર(-રે)ણ[૧]** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આગર' + 'ગુ. 'અ-

(-એ)-ણ' સ્ત્રી પ્રત્યય] ખારવાની સ્ત્રી, ખલાસીની સ્ત્રી, ખારવણ
**આગરણ²** (-ણ્ય) સ્ત્રી. લોઢું તપાવવાની જમીનથી કાંઈક ઊંચી બનાવેલી ચૂલ, લુહારની ભઠ્ઠી
**આગરવું** સ.ક્રિ. ચારાના ભારાના બંધ બાંધવા. (૨) સમાન અંતરે દોરીઓ ગોઠવવી, સરખી જગ્યા રાખીને બંધ નાખવા. **આગરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આગરાવવું**, પ્રે., સ.ક્રિ.
**આગરાવવું, આગરાવું** જુઓ 'આગરવું'માં.
**આગરિયો** વિ, પું. [સં. अग्रिक] ઉચ્ચ કુળનો માણસ
**આગરુ** પું. મોઢામાંથી દુર્ગંધ નીકળ્યા કરે એવો રોગ, મુખપાક, 'પાયોરિયા'. (૨) હોજરી અન્નનળ અને મોઢામાંથી આવતી સડેલા ખોરાકની ગંધ [પડછું
**આગરું** ન. [સં. अग्र] શેરડીના સાંઠાનું પીછડું, આગળું,
**આગરેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'આગરણ'.
**આગરો** પું. પૈસાની તંગીનો સમય, નાણાં-ભીડ
**આગલિયું** વિ. [જુઓ 'આગલું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] મોખરાનું
**આગલી** સ્ત્રી. ડાગળી, મગજનો ભાગ. (૨) પાંસળી
**આગલું(-લ્યું)** વિ. [સં. अग्र- > અપ. अग्गिल्लिअ] આગળના ભાગમાં રહેલું, મોખરાનું. (૨) પૂર્વનું, પહેલાંનું
**આગલું(-લ્યું)-પાછલું(-લ્યું)** વિ. [+ જુઓ 'પાછલું'.] આગળના ભાગમાં રહેલું અને પાછળના ભાગમાં રહેલું. (૨) અગાઉનું અને પછીનું
**આગવણ** (-ણ્ય) જુઓ 'આગમણ'.
**આગવત** ન. [ગ્રા.] અંગ-બળ, સામર્થ્ય
**આગવાઈ** સ્ત્રી. [સં. अग्र- > પ્રા. अग्ग-द्वारा] આગેવાન સ્ત્રી. (૨) આગેવાનપણું. (૩) પ્રતિનિધિ. (૪) સ્વાગત
**આગવી** વિ. [સં. अग्र- > પ્રા.अग्ग-द्वारा] આગળ પડતો ભાગ લેનાર, અગ્રેસર
**આગ-વાળો** (આગ્ય-) વિ., પું. [જુઓ 'આગ' + ગુ. 'વાળું' ત. પ્ર.] એંજિનમાં કોલસા નાખનારો માણસ. (૨) બંબાથી આગ ઓલવનારો, બંબાવાળો
**આગવું¹** વિ. જુઓ 'આગમું'.
**આગવું²** વિ. [સં. अग्रक] મોખરાનું. (૨) મૌલિક
**આગ(-ગુ)વો** પું. [સં. अग्र- > પ્રા. अग्ग-] દીવાની વાટનો બળી ગયેલો ઉપરનો છેડો, મોગરો. (૨) માર્ગ બતાવનાર માણસ, ભોમિયો
**આગ-શામક** (આગ્ય-) વિ. [જુઓ. 'આગ' + સં.] આગ શમાવી નાખનારું, આગ બુઝાવી નાખનારું
**આગસ** ન. [સં. आगस्] અપરાધ, ગુનો, વાંક. (૨) પાપ
**આગ-સીડી** (આગ્ય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'આગ' + 'સીડી'.] આગમાંથી બચાવી લેવા કામમાં આવતી નિસરણી
**આગળ** (-ળ્ય) ક્રિ.વિ. [સં. अग्र- > અપ. अग्गिलि જૂ. ગુ. આગલિ] આગલા ભાગમાં, અગ્ર ભાગમાં, મોખરા ઉપર. (૨) અગાઉ, પૂર્વના સમયમાં. (૩) નજીક, પાસે. (૪) સામે, સંમુખ
**આગળ-થી** (આગળ્ય-) ક્રિ.વિ. [+ ગુ.'થી' પાં.વિ.ના અર્થનો અનુગ] મોખરાના ભાગમાંથી. (૨) અગાઉથી
**આગળ-નું** (આગળ્ય-) વિ. [+ ગુ. 'નું' છ. વિ. ના અર્થનો અનુગ] મોખરામાં રહેલું. (૨) સામે રહેલું. (૩) અગાઉનું, ભૂતકાળનું
**આગળ-પડતું** (આગળ્ય-) વિ. [+ જુઓ 'પડવું' + ગુ. 'તું' વર્ત.કૃ.] મોખરે રહેલું. (૨) જાહેરમાં આગળ રહી કરવામાં આવતું
**આગળ-પાછળ** (આગળ્ય-પાછળ્ય) ક્રિ.વિ. [+જુઓ 'પાછળ'.] આગલા ભાગમાં અને પાછલા ભાગમાં. (૨) ભૂત અને ભવિષ્યમાં. (૩) લાગતું વળગતું હોય એમ
**આગળ-બંધી** (આગળ્ય-બન્ધી) વિ. [+ જુઓ 'બાંધવું' દ્વારા.] ચાર કસવાળું અને લાંબી ચાળવાળું (કેડિયાની જાતનું સીવેલું) કપડું
**આગળ-બુદ્ધિ** (આગળ્ય-) વિ. [+ સં.] ભવિષ્યનો પહેલેથી વિચાર કરનારું, અગમબુદ્ધિ, અગમબુદ્ધિયું [સુદ્દત પહેલાં
**આગળ-થા** (આગળ્ય-) ક્રિ.વિ. [+ જુઓ, 'વા².'] અગાઉથી,
**આગળિયાત** વિ. [જુઓ 'આગળ' + ગુ. 'ઇયું' + 'આત' ત. પ્ર.] પહેલ કરનાર. (૨) (લા.) કમનસીબ, દુર્ભાગી
**આગળિયારો, આગળિયો** પું. [જુઓ 'આગળો'.] જુઓ 'આગળો.'
**આગળી** સ્ત્રી. [સં. अर्गलिका > પ્રા. अग्गलिआ] લાકડાની યા લોખંડની આગળાનું કામ કરતી એક પટ્ટી. (૨) (લા.) મલમ ચોપડેલી ગૂમડાં વગેરે ઉપર લગાડવામાં આવતી કપડાની કાપલી, મલમવાળી પટ્ટી, મલમ-પટ્ટી
**આગળું** વિ. [જુઓ 'આગળ' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] આગળ-મોખરે રહેનારું. (૨) શ્રેષ્ઠ, ઉત્તમ. (૩) ન. શેરડીના સાંઠાનું પીછડું
**આગળો** પું. [સં. अर्गलक- > પ્રા. अग्गलअ-] બારણાંને પાછળથી વાસવા માટે બેઉ બારણાં ઉપર ખાંચાવાળા બે થાપા ચોડી એમાં જા-આવ કરે તેવી લાકડાની પટ્ટી ('ઉલાળા'થી આ જુદી વસ્તુ છે.)
**આ-ગંતુ** (-ગન્તુ), ૦ક વિ. [સં.] પોતાની મેળે આવેલું. (૨) અચાનક આવેલું. (૩) નવું આવેલું
**આગા** પું [ફા.] શેઠ, માલિક
**આગાખાન** પું. [જુઓ 'આગા' + 'ખાન'.] ઇસ્માઇલી મુસ્લિમ ધર્મ માનનારી ખોજા કોમના ધર્મગુરુ. (સંજ્ઞા.)
**આગાખાની** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] આગાખાનને લગતું. (૨) ઇસ્માઇલી કોમનું, ઇસ્માઇલી કોમને લગતું [જામદાની
**આગાબાની** સ્ત્રી. એક જાતનું મુલાયમ ઝીણું સુતરાઉ કાપડ,
**આગામિક** વિ. [સં.] આવતું, ભવિષ્યનું
**આ-ગામિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ભવિષ્યની, હવે પછી આવનારી
**આ-ગામી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'આગામિક'.
**આગાર** ન. [સં.] મકાન, ઘર, નિવાસસ્થાન. (૨) પું. ગૃહસ્થાશ્રમી. (જૈન.) (૩) છૂટ, મોકળાશ. (જૈન.)
**આગાર-ધર્મ** પું. [સં.] ગૃહસ્થાશ્રમનો ધર્મ. (જૈન.)
**આગારિક** વિ. [સં.] ગૃહસ્થ સંબંધી. (જૈન.)
**આગાહી** સ્ત્રી. [ફા.] કાંઈ બનવા વિશે પહેલેથી પડતી કે અપાતી ખબર, ભવિષ્ય-કથન, ભવિષ્યનું સૂચન
**આગિય(-યે)ણ** (-ણ્ય) વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'આગિયું' + ગુ. 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય] આગિયા પતંગિયાની માફક પ્રકાશ આપનારી (એક માખી)

**આગિયું** વિ. [સં. अग्निक- > પ્રા. अग्गिअ-] અગ્નિ ઝરે તેવું, સળગતું, બળતું. (૨) (લા.) આકરું, જલદ. (૩) ન. આગ રાખવાનું વાસણ, અંગીઠી, આગદાન. (૪) આગની દોણી. (૫) ઊભા મોલમાં જુવારનાં ડૂંડાંમાંના દાણા બળી જાય એવો રોગ. (૬) એ નામનો એક છોડ

**આગિયેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'આગિયણ'.

**આગિયો** પું. [જુઓ ઉપર 'આગિયું'.] અંધારામાં જેના પાસામાંથી લીલો પ્રકાશ થયા કરતો જોવા મળે છે તે પતંગિયું, ખદ્યોત. (૨) અડતાં બળતરા થાય તેવો એક છોડ (જે ઊગવાથી ખેતરનો પાક બળી જાય છે.) (૩) કરડવાથી દાઝયા જેવી બળતરા પેદા કરનારી એક પ્રકારની ભમરી. (૪) જુવાર શેરડી વગેરેને થતો એક રોગ, આગિયું. (૫) ઘઉંમાં ગેરુ આવે ત્યારે મોલનો નાશ કરનારું જીવડું. (૬) ઘોડાનું લૂલું થઈ જવાનું એક દરદ, તણખિયો

**આગિયો-કાચ** પું. [+ સં.] સૂર્યનાં કિરણ એકત્ર કરી અગ્નિ પેદા કરે તેવો બહિર્ગોળ કાચ [જ્વાળામુખી

**આગિયો-ખડક** પું. [+ જુઓ 'ખડક'.] બળતો પહાડ,

**આગિયો-ખરસણ** પું. [+ જુઓ 'ખરસણ'.] એક જાતનો ખરસટ સુંદર ફળોવાળો છોડ, ઊંધાફૂલી, હાથીસૂંઢો

**આગિયો-ઘોણસ** પું. [+ જુઓ 'ઘોણસ'.] ઘોણસની જાતનો એક ચપળ લાંબો સાપ (જેના કરડવાથી આગ લગાડ્યા જેવી બળતરા થાય, શરીર ઉપર મોટી મોટી ગાંઠો થઈ આવે, અને મૂત્રસ્થાને સોજો આવે.)

**આગિયો-છપ્પર** પું. [જુઓ 'છપ્પર'.] આગિયો-ખડક

**આગિયો-વેતાળ** પું. [+ જુઓ 'વેતાળ'.], **આગિયો-વૈતાલ(-ળ)** પું. [સં.] એ નામનો એક કાલ્પનિક ભૂત. (૨) (લા.) ક્રોધી માણસ. (૨) તામસી માણસ

**આગી** સ્ત્રી. [સં. अग्निका > પ્રા. अग्गिआ] આગ, જલન

**આગીદૂગી** સ્ત્રી. ખોડ-ખાંપણ. (૨) ભૂલ-ચૂક

**આગુ** વિ. [સં. अग्रक- > પ્રા. अग्गअ-] આગેવાન, અગ્રેસર

**આગુડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આગુ' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] આગળ આગળ થઈ બોલનારી સ્ત્રી

**આગું** ન. [જુઓ 'આગ' દ્વારા.] આગ, અગ્નિ

**આગુવો** પું. જુઓ 'આગવો'.

**આગે** ક્રિ.વિ. [હિં., સં. अग्रके સા. વિ., એ.વ.] અગાઉ, પહેલાં (૨) સામે, સંમુખ. (૩) હવે પછી, પછી

**આગે-કદમ** ન. [+ જુઓ 'કદમ'.] આગળ ધપવાની ક્રિયા, આગેકૂચ. (૨) (લા.) પ્રગતિ

**આગે-કૂચ** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'કૂચ.'] આગળ ધપવાની લશ્કરી પ્રકારની ગતિ. (૨) (લા.) પ્રગતિ

**આગે(-ગો)તર,-રું** જુઓ 'આગતર,-રું'.

**આગે-બારું** વિ. [ગ્રા.] સંપૂર્ણ, પૂરેપૂરું

**આગેરુ**[૧] ન. [ગ્રા.] આમણ. (૨) ગુદભ્રંશ

**આગેરુ**[૨] ન., બ.વ. આમળાં

**આગેવાન** વિ. [જુઓ 'આગે' દ્વારા.] અગ્રેસર, નેતા, નાયક

**આગેવાની** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અગ્રેસરતા, નેતૃત્વ

**આગેવાળ** પું. [જુઓ 'આગે' દ્વારા.] ઘોડાની ડોક ફરતે સૂતરની દોરી ઉપર રંગબેરંગી શેખલાંવાળો બાંધવામાં આવતો સરંજામ કે પટ્ટો

**આગેવાળો** પું. [જુઓ 'આગે' + ગુ. 'વાળું' ત.પ્ર.] આગેવાન

**આગો** પું. [સં. अग्रक- > अग्गअ-] અગાઉથી કરવામાં આવતો સંઘરો. (૨) અંગરખાનો કે એવા મોટા વસ્ત્રનો આગળનો ભાગ

**આગોળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી., **આગોણ** ન. જુઓ 'આગમણ.'

**આગો(-ગો)તર,-રું** વિ. જુઓ 'આગતરુ-રું'.

**આગોપીછો** પું. [જુઓ 'આગો'. + 'પીછો'.] અંગરખાનો આગલો પાછલો ભાગ

**આગ્નેય** વિ. [સં.] અગ્નિ સંબંધી. (૨) અગ્નિમાંથી ઉત્પન્ન થયેલું. (૩) સળગાવી મૂકે તેવું [ખૂણો, અગ્નિખૂણો. (સંજ્ઞા.)

**આગ્નેયી** સ્ત્રી. [સં.] પૂર્વ અને દક્ષિણ દિશાઓ વચ્ચેનો

**આગ્રયણ** પું., -ણી સ્ત્રી. [સં.] વર્ષા ઋતુ પૂરી થતાં યજ્ઞમાં નવાં ધાન્યાદિની આપવામાં આવતી પહેલી આહુતિ. (૨) યજ્ઞકાલ

**આગ્રહ-શીલ** વિ. [સં.] આગ્રહી, હઠાગ્રહી, જિદ્દી, જક્કી, પોતાની માન્યતામાં કટ્ટર, 'ડોગ્મેટિક'

**આગ્રહશીલ-તા** સ્ત્રી. [સં.] હઠાગ્રહ, 'ડોગ્મેટિઝમ' (વિ.ક.)

**આ-ગ્રહ** પું. [સં.] નિશ્ચય, પ્રબળ નિરધાર. (૨) તાણ, ખેંચ, દબાણ. (૩) ધાર્યું કરવાનું વલણ, હઠ, જીદ, મમત

**આગ્રહાયણ,-ણિક** વિ. [સં.] જુઓ 'અગ્રહાયણ'.

**આગ્રહાયણી** સ્ત્રી. [સં.] માગસર મહિનાની પૂનમ. (૨) મૃગશીર્ષ નક્ષત્ર. (ખ.)

**આગ્રહિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] આગ્રહી હોવાપણું

**આગ્રહી** વિ. [સં.,પું.] આગ્રહ ધરાવનારું

**આઘટ(-ટ્ટ)ક** પું. [સં.] રાતો અઘેડો (વનસ્પતિ). (૨) ઝીપટો

**આઘડ-બારું** ક્રિ.વિ. [ગ્રા., જુઓ 'ઉઘાડબારું'.] (લા.) તદ્દન, સાવ

**આઘડું** વિ. જુઓ 'આઘું'. (૨) ક્રિ.વિ. ભલે, છોને, છો રહ્યું. [૦જાઓ (રૂ.પ્ર.) ગયું તો ઘોળ્યું, જાય તો છોને જતું]

**આ-ઘાત** પું. [સં.] પ્રહાર, માર, ફટકો. (૨) અથડાટ, અફળાટ, અથડામણ, આસ્ફાલન. (૩) (લા). આંચકો, દુઃખની લાગણી. (૪) નુકસાન, હાનિ. (૫) વાક્યમાં સ્વર ઉપર આવતું વજન, સ્વરિતતા. (વ્યા.)

**આ-ઘાતક,-જનક** વિ. [સં.] આઘાત-કરનારું. (૨) આંચકો લગાડે તેવું. (૩) પું. ખૂની, ઘાતક

**આઘાત-જન્ય** વિ. [સં.] મનને આંચકો લગાવે તેવું

**આઘાત-પ્રત્યાઘાત** પું. [સં.] આઘાત અને એનો પ્રતિભાવ

**આઘા(-ઘી)-પાછી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આઘું' + 'પાછું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] (લા) ચાડીચૂગલી. (૨) ખટપટ (૩) ઘાલમેલ. [૦કરવી (રૂ.પ્ર.) જુઓ 'આઘું-પાછું કરવું.']

**આઘુડો** પું. છોકરાઓની એક રમત, અબૂલો-ઢબૂલો

**આઘું** વિ. દૂર રહેલું, છેટે રહેલું, વેગળું. [૦ઓઢવું (રૂ.પ્ર.) લાજ કાઢવી. ૦કરવું (રૂ.પ્ર.) બંધ કરવું, વાસવું. (૨) અળખામણું કરવું. ૦ખસવું (રૂ.પ્ર.) દીર્ઘદૃષ્ટિ પહોંચાડવી. ૦છોડવું (રૂ.પ્ર.) અણબનાવ થવો. ૦જઈને પાછું પડવું (રૂ.પ્ર.) પસ્તાવું. ૦પાછું કરવું (રૂ.પ્ર.) અપ્રામાણિક રીતે વર્તવું. (૨) ચાડીચૂગલી કરવી. (૩) વધારીને વાત કરવી.

(૪) લાંચરુશ્વત લેવી. ૦પાછું કહેવું (-કે'વું) (રૂ.પ્ર.) નિંદાત્મક વાત કરવી. (૨) ખોટું સમઝાવવું. ૦પાછું જોવું (રૂ.પ્ર.) બરોબર વિચાર કરવો, ભવિષ્યનો વિચાર કરવો. ૦પાછું થવું (રૂ.પ્ર.) દૂર થઈ જવું. (૨) ચોરાઈ જવું, વગેસગે થઈ જવું. ૦બેસવું (-બૅસવું) (રૂ.પ્ર.) અટકાવ આવતાં સ્ત્રીનું છેટે બેસવું, અચાલો પાળવો. (૨) ધંધો તજી દેવો. ૦મૂકવું, ૦રાખવું (રૂ.પ્ર) કૃપા ઓછી બતાવવી. (૨) છોડી દેવું. ૦રહેવું (-રે'વું) (રૂ.પ્ર.) સંબંધ કાપી નાખવો] [વગેરે

**આઘે** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'આઘું' + ગુ. 'એ' સા.વિ.,પ્ર.] દૂર, છેટે,

**આઘેરડું, આઘેરું** વિ. [જુઓ 'આઘું' + ગુ. 'એરું' તુલના-દર્શક ત.પ્ર. + 'ડ' સ્વાર્થે. ત.પ્ર.] વધુ આઘું, વધુ દૂર રહેલું

**આઘેરાંક, આઘેરુંક** ક્રિ.વિ. [+ ગુ. 'આં'–'ક' ત.પ્ર.] જરા છેટે જઈને, થોડે દૂર

**આ-ઘોષ** પું. [સં.] બોલાવવું એ, આહ્વાન

**આ-ઘોષક** વિ. [સં.] ઘોષણા કરનાર, તાણીને ઊંચે સાદે જાહેરાત કરનાર [નિવેદન

**આ-ઘોષણ** ન., –ણા સ્ત્રી. [સં.] જાહેરાત, ઢંઢેરો, જાહેર

**આ-ઘ્રાણ** ન. [સં.] સૂંઘવું એ, ગંધ લેવાપણું

**આ-ઘ્રાત** વિ. [સં.] સૂંઘેલું, સૂંઘાયેલું

**આ-ઘ્રાયક** વિ. [સં.] સૂંઘનાર

**આ-ઘ્રેય** વિ. [સં.] સૂંઘવાપાત્ર, ગંધ લેવા જેવું

**આ-ચમન** ન. [સં.] હથેળીમાં કે ધાતુની આચમનીમાં પાણી લઈ ધાર્મિક ક્રિયા વખતે મંત્રોચ્ચારપૂર્વક મોઢામાં મૂકવું એ. (૨) આચમન માટેનું પાણી

**આચમનિયું** ન. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] આચમની રાખવાનું પાત્ર, પંચપાત્ર [ચમચા–ઘાટનું સાધન

**આચમની** સ્ત્રી. [સં.] આચમન કરવા માટેનું ગોળ મોઢાના

**આચર-કૂચર** ન. [રવા.] કાચુંકોરું, રાંધ્યા વિનાનું ખાવાનું. (૨) ભાંગ્યોતૂટ્યો પરચૂરણ સામાન. (૩) વિ. આલતુ-ફાલતુ, પરચૂરણ

**આ-ચરણ** ન. [સં.] આચરણમાં-વ્યવહારમાં મૂકવાપણું. (૨) વર્તન, વર્તણૂક, રીતભાત, ચાલચલગત. (૩) લક્ષણ, ચરિત્ર

**આ-ચરણીય** વિ. [સં.] આચરણમાં મૂકવા જેવું, કરવા જેવું

**આ-ચરવું** સ.ક્રિ. [સં. आ-चर्, તત્સમ] આચરણમાં મૂકવું, પાળવું, કરવું. (૨) અ.ક્રિ. વર્તવું. **આચરાવું** કર્મણિ., ભાવે., ક્રિ. **આચરાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આચરાવવું, આચરાવું** જુઓ 'આચરવું'માં.

**આ-ચરિત** વિ. [સં.] આચરેલું, વર્તનમાં મૂકેલું. (૨) ન. આચરણ, વર્તણૂક, વર્તન

**આ-ચંદ્રાર્ક** (-ચન્દ્રાર્ક) ક્રિ.વિ. [સં. आ-चन्द्र + अर्क] સૂર્ય અને ચંદ્ર જ્યાંસુધી જગતમાં પ્રકાશ્યા કરે ત્યાંસુધી, યાવચ્ચંદ્રદિવાકરૌ, કાયમને માટે

**આ-ચાર**[1] પું. [સં.] આચરણ. (૨) સદાચરણ, સદ્વર્તન. (૩) રીતરિવાજ, વ્યવહાર, રીતભાત, વિધિ. (૪) રૂઢિ, શિષ્ટ સંપ્રદાય. (૫) ધર્મશાસ્ત્ર પ્રમાણેના નીતિનિયમ

**આચાર**[2] પું. [ફા.] અથાણું, અચાર [ભાગ, કર્મકાંડ

**આચાર-કાંડ** (–કાણ્ડ) પું. [સં.] વેદશાસ્ત્રનો ધર્મવિધિને લગતો

**આચાર-ચ્યુત** વિ. [સં.] ધર્મશાસ્ત્રાનુસાર પાળવાના સદાચારમાંથી ખસી પડેલું, આચાર-ભ્રષ્ટ [રહેનારું

**આચાર-જડ** વિ. [સં.] વિવેક વિના માત્ર આચારને વળગી

**આચાર-જ્ઞ** વિ. [સં.] જેને આચારનું જ્ઞાન છે તેવું, આચાર-વિદ

**આચાર-ધર્મ** પું. [સં.] શાસ્ત્રમાં કહેલા નિયમો પ્રમાણે આચરણ કરવાનો ધર્મ ['આચાર-સંહિતા'.

**આચાર-નિયમાવલિ(–લી)** સ્ત્રી. [+ સં. आवलि, -ली] જુઓ

**આચાર-નિષ્ઠ** વિ. [સં.] આચારમાં નિષ્ઠાવાળો

**આચાર-નિષ્ઠા** સ્ત્રી. [સં.] આચારમાં નિષ્ઠા–દઢતા

**આચાર-પતિત** વિ.[સં.] ભ્રષ્ટાચારી, આચાર-ભ્રષ્ટ, આચાર-ચ્યુત

**આચાર-પાલન** ન. [સં.] આચારનું શાસ્ત્રાજ્ઞા પ્રમાણે આચરણ

**આચાર-પૂત** વિ. [સં.] આચારથી પવિત્ર થયેલું, પવિત્રાચારી

**આચાર-પ્રણાલી** સ્ત્રી. [સં.] પરંપરાથી ઊતરી આવેલા આચાર

**આચાર-ભંગ** (-ભઙ્ગ) પું. [સં.] શિષ્ટાચારના નિયમોનું ઉલ્લંઘન

**આચાર-ભેદ** પું. [સં.] રીતભાતમાં માલૂમ પડતો તફાવત

**આચાર-ભ્રષ્ટ** વિ. [સં.] જુઓ 'આચાર-પતિત'.

**આચારભ્રષ્ટ-તા** સ્ત્રી. [સં.], **આચાર-ભ્રંશ** (–ભ્રંશ) પું. [સં.] આચર-પાલનમાંથી ખસી જવાની ક્રિયા

**આચાર-મર્યાદા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'આચાર-સંહિતા.'

**આચાર-વિચાર** પું., બ.વ. [સં.] વર્તન અને વિવેક. (૨) ધાર્મિક રીતરિવાજ અને માન્યતા

**આચાર-વિજ્ઞાન** ન. [સં.] સદાચાર અને નૈતિક વર્તન પાછળનાં કારણોનો જેમાં વિચાર હોય તેવી સમઝ

**આચાર-વિદ** વિ. [+ સં. विद्] જુઓ 'આચાર-જ્ઞ.'

**આચાર-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] કર્તવ્યને લગતું શાસ્ત્ર, 'ડી-ઑન્ટોલૉજી'

**આચાર-વિમુખ** વિ. [સં.] જુઓ 'આચાર-પતિત'.

**આચારવિમુખ-તા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'આચારભ્રષ્ટ-તા'.

**આચાર-વિષયક** વિ. [સં.] આચારને લગતું

**આચાર-વેત્તા** વિ., પું. [સં., પું.] જુઓ 'આચાર-જ્ઞ'.

**આચાર-વ્યવહાર** પું. [સં.] આચરણ અને રૂઢિ

**આચાર-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] સદાચાર વિશેનું શાસ્ત્ર, નીતિશાસ્ત્ર, 'એથિક્સ' (હી. વ્ર.), 'મૉરલ સાયન્સ'

**આચાર-શુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] શુદ્ધ આચાર, સારી રહેણીકરણી

**આચાર-શૂન્ય** વિ. [સં.] જુઓ આચાર-હીન.'

**આચારશૂન્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'આચારહીન-તા'

**આચાર-સંહિતા** (–સંહિતા) સ્ત્રી. [સં.] જાહેરમાં તેમજ ખાનગી કામકાજમાં ચોક્કસ પ્રકારના નીતિનિયમોના પાલનની નિયમયોજના, આચાર-નિમયાવલી, આચાર-મર્યાદા, શિષ્ટાચાર, 'કોડ ઑફ કૉન્ડક્ટ'

**આચાર-સૂત્ર** ન. [સં.] આચારનો મુદ્રાલેખ, 'વર્કિંગ-કેઇથ'

**આચાર-હીન** વિ. [સં.] આચારના નિયમોનું પાલન નહિ કરતું

**આચારહીન-તા** સ્ત્રી. [સં.] આચારહીન હોવાપણું

**આચારાંગ** (–રાઙ્ગ) ન. [+ સં. अङ्ग] જૈન આગમોનાં અંગોમાંનું પહેલું આગમ શાસ્ત્ર. (સંજ્ઞા.) (જૈન.)

**આચારી** વિ. [સં., પું.] આચારવાળું

**આચાર્ય** પું. [સં.] પોતે આચારનું જ્ઞાન ધરાવે અને બીજાઓને એનું પાલન કરાવે તેવો ધર્માધ્યક્ષ. (૨) વિદ્યાર્થીઓને વિદ્યાનું

શિક્ષણ આપનાર વિદ્યાગુરુ. (૩) યજ્ઞાદિ ધર્મકાર્યોમાં સમગ્ર વિધિઓનું સંચાલન કરનારો મુખ્ય ઋત્વિજ-બ્રાહ્મણ. (૪) ધર્મસંપ્રદાયોનો સ્થાપનર વડો ગુરુ. (૫) વેદાદિ શાસ્ત્રો ઉપર ભાષ્ય વગેરેની રચના કરી તત્ત્વજ્ઞાનની કોઈ અને કોઈ શાખાનો આવિષ્કાર કરનાર વિદ્વાન. (૬) મંત્રદીક્ષા આપનારો વિદ્વાન ધર્મજ્ઞ. (૭) શાળા-મહાશાળાઓનાં સત્તાસૂત્ર જેના હાથમાં છે તે વડો શિક્ષક, 'હેડમાસ્તર', 'પ્રિન્સિપાલ'. (૮) સંસ્કૃત વગેરે પૂર્વના દેશોની વિદ્યાઓનું વિતરણ કરતી વિદ્યાપીઠોની તે તે શાસ્ત્રની છેલ્લી પરીક્ષા ઉત્તીર્ણ કરનારા વિદ્વાનની તે તે વિષયની માન્ય પદવી. (જેમકે 'વેદાંતાચાર્ય' 'સાહિત્યાચાર્ય' 'ન્યાયાચાર્ય' 'સંગીતાચાર્ય' વગેરે)

**આચાર્ય-કુલ(-ળ)** ન. [સં.] આચાર્યને ત્યાં રહી વિદ્યાર્થીઓ અભ્યાસ કરી શકે તેવું છાત્રાલય, ગુરુકુળ. (૨) આચાર્ય કે ધર્મગુરુનું વંશ-કુળ

**આચાર્ય-જી** પું., બ.વ. [+ જુઓ 'જી' (માનાર્થે).] આચાર્ય (જેમકે 'આચાર્યજી' મહાપ્રભુ શ્રીવલ્લભાચાર્ય વગેરે) [સ્થાન

**આચાર્ય-પીઠ** સ્ત્રી. [+ સં., ન.] આચાર્યને રહેવાનું પ્રધાન

**આચાર્યા** સ્ત્રી. [સં.] આચાર્યના સ્થાન ઉપર બેઠેલી સ્ત્રી, 'હેડમિસ્ટ્રેસ', 'લેડી પ્રિન્સિપાલ'

**આચાર્યાણી** સ્ત્રી. [સં.] આચાર્યની પત્ની

**આચાર્યોપાસન** ન., **-ના** સ્ત્રી. [+ સં. उपासन,-ना] આચાર્ય કે ગુરુની સેવા અને પરિચર્યા

**આ-ચિખ્યાસા** સ્ત્રી [સં.] કહેવાની ઇચ્છા

**આ-ચ્છન્ન** વિ. [સં.] ઢાંકેલું. (૨) પાથરેલું

**આ-ચ્છાદક** વિ. [સં.] ઢાંકનાર. (૨) પાથરનાર

**આ-ચ્છાદન** ન. [સં.] ઢાંકવું એ. (૨) પાથરવું એ. (૩) ઢાંકવાનું કે પાથરવાનું સાધન, ચાદર. (૪) ચંદરવો. (૫) છાપરું

**આ-ચ્છાદનીય, આ-ચ્છાદ્ય** વિ. [સં.] ઢાંકવા કે પાથરવા યોગ્ય

**આચ્છાદવું** સ.ક્રિ. [સં. आ-च्छाद्, તત્સમ] ઢાંકવું કે પાથરવું. **આચ્છાદાવું.** કર્મણિ., ક્રિ. **આચ્છાદાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આચ્છાદાવવું. આચ્છાદાવું** જુઓ 'આચ્છાદવું'માં.

**આ-ચ્છાદિત** વિ. [સં.] ઢાંકેલું કે પાથરેલું

**આછ** (-છ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આછું' દ્વારા.] છાસ વગેરે ઉપર પાણીનું સ્વચ્છ પડ તરી આવે તે, આછરવાથી જુદું પડી આવતું પ્રવાહી, પરાશ

**આછકડા(-લા)ઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આછકડું(-લું)' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] પોશાકમાં વધુ પડતા વરણાગિયાવેડા. (૨) (લા.) નાદાની, વિચારશૂન્યતા

**આછકડા(-લા)-વેડા** પું., બ.વ. [જુઓ 'આછકડું(-લું)' + 'વેડા'] આછકલાપણું

**આછકડું(-લું)** વિ. [જુઓ 'આછું' + ગુ.-'ક'-'ડું'-'લું' ત.પ્ર.] (લા.) પોશાકમાં વધુ પડતું વરણાગિયું. (૨) (લા.) નાદાન, વિચારશૂન્ય. (૩) ઉદ્ધત, તોછડું, છકેલું

**આછ(-છે)ટવું** સ.ક્રિ. પછાડવું, અફાળવું, ભટકાડવું. (૨) ખંખેરવું, ઝાટકવું. **આછ(-છે)ટાવું,** કર્મણિ., ક્રિ. **આછ(-છે)ટાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. [ટવું'માં.

**આછ(-છે)ટાવવું, આછ(-છે)ટાવું** જુઓ ઉપર 'આછ(-છે)

**આછડવું** સ.ક્રિ. પછાડવું. અફાળવું, **આછડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આછડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આછડાવવું, આછડાવું** જુઓ 'આછડવું.'માં.

**આછણ** ન. દૂધ જમાવવા નાખવામાં આવતી ખટાશ, આખરણ, મેળવણ, અધરકણ

**આછણ-લૂંછણ** ન. [જુઓ 'આછ' + ગુ. 'અણ' ત.પ્ર. + 'લૂંછવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] સ્વચ્છ કરવું અને ઘસી કાઢવું. (૨) (લા.) ટાપટીપ, વરણાગિયાપણું

**આછર** પું. પહેરવેશ, પોશાક (૨) પાથરણું. (૩) (-ર્ય) સ્ત્રી. ગધેડાની પીઠ ઉપર મૂકવાની ગૂણ કે છાલકા નીચેની ગાદી, ખાસિયું, ગાદલી

**આછરણ** ન. [જુઓ 'આછરવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] આછરીને ઉપર ચડી આવતું પાણી

**આછરવું** અ.ક્રિ. [સં. आ-क्षर्-> પ્રા. अच्छर-] પ્રવાહી રગડમાં રગડો નીચે જામી જાય અને પાણી ઉપર તરી આવે એવું થવું, નીતરવું. (૨) (લા) ઓસરવું, પાછા હઠવું. (૩) નરમ પડવું, ઢીલું થવું. (૪) ઘટી જવું, ઓછું થવું. **આછરાવું** ભાવે., ક્રિ. **આછરાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આછરાવવું, આછરાવું** જુઓ 'આછરવું'માં.

**આછરિયું** ન. [જુઓ 'આછર' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ગધેડાની પીઠ ઉપર મૂકવાની ગૂણ કે છાલકા નીચેની ગાદી, આછર, પાથરણું

**આછવ** પું. માછલાં પકડવા માટેનો જાળીવાળો ચાળણો

**આછ-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એ સંજ્ઞાની એક વેલ

**આછીગરું** વિ. મલાક્કા પાસેના આછીનગરમાંથી આયાત થયેલું (સોપારી)

**આછું** વિ. [સં. अच्छक-> પ્રા. अच्छअ-સ્વચ્છ, ચોખ્ખું] (લા.) લગભગ આરપાર દેખાય તેવું પાતળું. (૨) છૂટું છૂટું, પાંખું. (૩) (સ્મરણમાં) ઝાંખું. (૪) આછરેલું. (૫). સંકોચાયેલું, મનમાં ઢીલું પડેલું. (૬) (રંગની) થોડી ઝાંઈ આપતું

**આછું-પાછું, આછું-પાતળું આછું-પાંખું,** [+ જુઓ 'પાછું', 'પાતળું.', 'પાંખું',] તદ્દન થોડું. (૨) તદ્દન ઝાંખું. (૩) (લા.) દૂબળું-પાતળું

**આછેટવું** જુઓ 'આછટવું'. **આછેટાવું** કર્મણિ, ક્રિ. **આછેટાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આછેટાવવું, આછેટાવું** જુઓ 'આછ(-છે)ટવું'માં.

**આછે(-છો)તરું, આછેરું** વિ. [સં. अच्छतर-> પ્રા. अच्छयर; જુઓ 'આછું' + ગુ. 'એરું' તુલનાત્મક ત.પ્ર.] વધુ આછું

**આછોકણ** પું. એ નામનું કેડે પહેરવાનું એક ઘરેણું

**આછોતરું** વિ. ['જુઓ 'આછેતરું'.] જુઓ 'આછેતરું'. (૨) થોડું, સ્વલ્પ

**આજ** ક્રિ.વિ. [સં. अद्य > પ્રા. अज्ज] આ વર્તમાન દિવસે, આ ચાલુ દિવસે, આજે. (૨) સ્ત્રી. આજનો દિવસ. [**૦કાલ કરવી** (-કાલ્ય-) (રૂ.પ્ર.) ઢીલ કરવી. (૨) આગળ અને આગળ ધકેલવું. **૦ની ઘડી** (રૂ.પ્ર.) આ અવસર, આ પ્રસંગ. **૦નું કાલ ઉપર રાખવું** (-કાલ્ય-) (રૂ.પ્ર.) મુલવતી રાખવું]

**આજ-કાલ(-લ્ય)** ક્રિ.વિ. [+ જુઓ 'કાલ[૨](-લ્ય)'.] હમણાંના સમયે, સાંપ્રત સમયે, હાલ. (૨) સ્ત્રી. ચાલુ સમય, સાંપ્રત

સમય. [૦કરવી (રૂ.પ્ર.) વાયદા કરવા, વાત વિલંબમાં નાખવી]

**આજ-કાલનું** (-કાલ્યનું) વિ. [+ગુ. 'નું' છ. વિ.નો અનુગ] (લા.) નવા જમાનાનું. (૨) બિન-અનુભવી, હલેતું, અણસમજુ

**આજ-થી** ક્રિ.વિ. [+ગુ. 'થી' પાં. વિ. નો અનુગ] ચાલુ દિવસથી શરૂ કરી

**આજ-દિન, આજ-દિવસ** પું. [+સં.] આજનો દહાડો

**આજ-નું** વિ. [+ગુ. 'નું' છ. વિ. નો અનુગ] હમણાંનું, સાંપ્રતિક, હાલનું, વર્તમાન, અર્વાચીન. (૨) (લા.) નાદાન, બિન-અનુભવી

**આ-જન્મ** ક્રિ.વિ. [સં.] જન્મથી માંડીને, જન્મ થયો ત્યારથી લઈને. (૨) જન્મ પૂરો થાય ત્યાંસુધી, જિંદગીભર; આજીવન, આખો ભવ

**આજ-પછી** ક્રિ.વિ. [+જુઓ 'પછી'.] હવેથી, હવે પછી

**આજ(-ઝ)મ** વિ. [અર. અઅ્‌ઝમ્‌] વધારે મહાન. (૨) સૌથી મહાન. (૩) જૂના સમયમાં સરકારી અમલદારોમાં માનવંત હોદ્દો ભોગવનારાઓનાં નામની આગળ વપરાતો શબ્દ

**આજ-પર્યંત** (-પર્યન્ત) ક્રિ.વિ. [જુઓ 'આજ' +સં.] આજ દિવસ સુધી, હમણાં સુધી [દિવસ સુધી

**આજ-વેર** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'આજ' દ્વારા.] આજે. (૨) આજ

**આ-જાનુ** ક્રિ.વિ. [સં.] સાથળ લગી પહોંચે એમ

**આજાનુ-બાહુ, આજાનુ-ભુજ** વિ. [સં.] સાથળ સુધી પહોંચતા હાથવાળું

**આજાનુ-લંબિત** (-લમ્બિત) વિ. [સં.] સાથળ સુધી લંબાયેલું

**આજાર** પું. [ફા. આઝાર્] મંદવાડ, માંદગી, બીમારી

**આજારી**[1] વિ. [ફા. આઝારી] માંદું, રુગ્ણ, રોગી, બીમાર

**આજારી**[2] સ્ત્રી. [+ગુ. 'ઈ'. સ્વાર્થે પ્ર.] જુઓ 'આજાર'.

**આજી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આજો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] માતાની માતા, નાની મા [વાલા, કાકલૂદી

**આજીજી** સ્ત્રી. [અર. આજિઝી] આગ્રહભરી વિનંતિ, કાલા-

**આ-જીવક** પું. [સં.] મહાવીર સ્વામીનો પ્રતિસ્પર્ધી ગોશાલક. (સંજ્ઞા.) (૨) ગોશાલકનો સંપ્રદાય. (૩) (લા.) ઢોંગી સંન્યાસી

**આજીવક-દર્શન** ન., **આજીવક-સંપ્રદાય** (-સમ્પ્ર-) પું. [સં.] ગોશાલકે સ્થાપેલો એક દાર્શનિક પંથ. (સંજ્ઞા.) [જીવનભર

**આ-જીવન** ક્રિ. વિ. [સં.] જીવન પર્યંત, જિંદગીના અંત સુધી,

**આ-જીવિકા** સ્ત્રી. [સં.] ગુજરાન, ભરણપોષણ. (૨) ખોરાકી-ખર્ચ, જીવાઈ. (૩) ધંધો, વૃત્તિ, પોષણનું સાધન

**આજુ-ખેલે** ક્રિ. વિ. [ગ્રા., જુઓ 'આજ' + 'ખેલ' + ગુ. 'એ' સા.વિ. પ્ર.], **આજુ-ફેરે** ક્રિ. વિ. [+ જુઓ 'ફેરો' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] આ વખતે, આ વાર

**આજુ-બાજુ, આજૂ-બાજૂ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'બાજૂ'નો દ્વિર્ભાવ.] આસપાસ. (૨) ચોતરફ, ચોફેર, ચારે બાજુ. (૩) આમતેમ

**આજૂકું** વિ. [જુઓ 'આજ' દ્વારા.] આજનું, આજ સંબંધી, આ સમયનું, અત્યારનું. (૨) (લા.) તાજું, નવું આવેલું

**આજે** ક્રિ.વિ. [સં. अद्यापि > પ્રા. अज्ज ત્રિ. > અપ अज्जु વિ. > જૂ. ગુ. આજુઇ > આજઇ] આજ

**આજો** પું. [સં.आर्यक- > પ્રા. अज्जअ-] માન આપવા લાયક વડીલ] (લા.) માતાનો પિતા, નાનો

**આજો-કાજો** પું. એક વનસ્પતિ, બાવચી. (૨) એનાં બી-તકમરિયાં. (૩) (લા.) દવા, ઓસડ

**આજો-પડવો** પું. [જુઓ 'આજો' + 'પડવો'.] માતાના પિતાનું શ્રાદ્ધ કરવાની આસો સુદિ એકમની તિથિ [તેનું

**આ-જ્ઞપ્ત** વિ. [સં.] જેને આજ્ઞા-હુકમ કરવામાં આવેલ છે

**આ-જ્ઞપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] આજ્ઞા, હુકમ, આદેશ

**આજ્ઞા** સ્ત્રી. [સં.] આદેશ, આણ, હુકમ. [**૦આપવી** (રૂ.પ્ર.) હુકમ ફરમાવવો. (૨) પરવાનગી આપવી. **૦ઉઠાવવી** (રૂ.પ્ર.) હુકમ પ્રમાણે પાલન કરવું. **૦માગવી, ૦લેવી** (રૂ.પ્ર.) કામ કરવા માટે હુકમ ઇચ્છવો. **૦માનવી, ૦માથે ચઢા(-ઢા)વવી** (રૂ.પ્ર.) હુકમ પ્રમાણે કરવું. **૦માં રહેવું** (-રેઃવું) (રૂ.પ્ર.) તાબે રહેવું, વશ રહેવું. **૦માં રાખવું** (રૂ.પ્ર.) તાબામાં રાખવું, સત્તા ભોગવવી]

**આજ્ઞા-કર, આજ્ઞા-કારક** વિ. [સં.] આજ્ઞા કરનારું, (૨) હુકમ પાળનારું, ચીંધ્યું કરનારું

**આજ્ઞાકારિ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] આજ્ઞા પ્રમાણે કામ કરવાપણું, હુકમનો અમલ કરવાપણું

**આજ્ઞાકારી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'આજ્ઞા-કર'.

**આજ્ઞા-ચક્ર** ન. [સં.] યોગ તથા તંત્રમાં માનેલાં શરીરમાંનાં છ ચક્રોમાંનું એ નામનું એક. (તંત્ર.)

**આજ્ઞા-ધર, આજ્ઞા-ધારક** વિ. [સં.], **આજ્ઞા-ધારી** વિ. [સં., પું.] આજ્ઞા ઉઠાવનારું, હુકમ પ્રમાણે કામ કરવાવાળું

**આજ્ઞાધીન** વિ. [+સં. અધીન] આજ્ઞાને વશ, હુકમને અધીન

**આજ્ઞાધીન-તા** સ્ત્રી. [સં.] આજ્ઞાને વશ હોવાપણું

**આજ્ઞાનુરૂપ** ક્રિ.વિ. [+ સં. अनु-रूप] આજ્ઞા મુજબ

**આજ્ઞાનુવર્તક** વિ. [+ સં. अनु-वर्तक] આજ્ઞા પ્રમાણે કરનાર, આજ્ઞાપાલક

**આજ્ઞાનુવર્તન** ન. [+સં. अनु-वर्तन] આજ્ઞાનો અમલ

**આજ્ઞાનુવર્તી** વિ. [+ સં. अनु-वर्ती પું.] આજ્ઞા પ્રમાણે કામ કરનાર [આજ્ઞા પ્રમાણે

**આજ્ઞાનુસાર(-રે)** ક્રિ.વિ. [+ સં. अनु-सार + ગુ. 'એ' સા.વિ.,પ્ર.

**આજ્ઞાનુસારી** વિ. [+ સં. अनु-सारी, પું.] આજ્ઞા પ્રમાણે કામ કરનાર, આજ્ઞાનુવર્તક [(૨) પું. માલિક, શેઠ

**આ-જ્ઞાપક** વિ. [સં.] આજ્ઞા આપનાર, હુકમ આપનાર.

**આજ્ઞા-પત્ર** ન., પું. [સં., ન.], **-ત્રિકા** સ્ત્રી. [સં.] શાસકીય કે ધાર્મિક આજ્ઞા જેમાં સૂચવવામાં આવી હોય તેવો કાગળ, ફરમાન-પત્ર. (૨) સરકારી 'ગૅઝેટ'

**આ-જ્ઞાપન** ન. [સં.] હુકમ કરવાની ક્રિયા. (૨) હુકમ

**આજ્ઞા-પાલક** વિ. [સં.] નોકર, ચાકર, સેવક. (૨) તાબેદાર

**આજ્ઞાપાલક-તા** સ્ત્રી., **આજ્ઞા-પાલન** ન. [સં.] હુકમ પ્રમાણે કરવાપણું [છે તેવું

**આ-જ્ઞાપિત** વિ. [સં.] આજ્ઞા જેની યા જેને કરવામાં આવી

**આજ્ઞા-પોથી** સ્ત્રી. [સં. आज्ञा + જુઓ 'પોથી'.] જેમાં આજ્ઞાઓ નોંધાઈ છે તેવું પુસ્તક

**આજ્ઞાર્થ** પું. [સં. आज्ञा + अर्थ] જેમાં આજ્ઞા-હુકમનો અર્થ છે તેવો ક્રિયાપદનો અર્થ (જેમાં હુકમ આશીર્વાદ અને શાપનો પણ અર્થ હોય છે.) (વ્યા.)

**આજ્ઞાર્થક** વિ. [સં. आज्ञा + अर्थ-क] જેમાં આજ્ઞાર્થ રહેલો છે તેવું (ક્રિયારૂપ). (વ્યા.)

**આજ્ઞા-લેખ** પું. [સં.] આજ્ઞા-પત્ર

**આજ્ઞા-વશ** વિ. [સં.] જુઓ 'આજ્ઞાધીન'.

**આજ્ઞા-વિચય** પું. [સં.] ભગવાનની આજ્ઞાનો નિર્ણય કરવો એ. (જૈન.)

**આજ્ઞાંકિત** (આજ્ઞાઙ્કિત) વિ. [સં. आज्ञा + अङ्कित] આજ્ઞામાં રહેનારું, હુકમ પ્રમાણે કરવા તત્પર, કહ્યાગરું

**આજ્ય** ન. [સં.] ઘી, તૂપ

**આજ્ય-પાત્ર** ન. [સં.] ઘીનું વાસણ, આજ્ય-સ્થાલી

**આજ્ય-ભાગ** પું. [સં.] યજ્ઞમાં અપાતી ઘીની આહુતિ

**આજ્ય-સ્થાલી** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'આજ્ય-પાત્ર'.

**આઝમ** જુઓ 'આજમ'

**આઝાદ** વિ. [ફા.] મુક્ત, છૂટું, સ્વતંત્ર, સ્વાધીન

**આઝાદી** સ્ત્રી. [ફા.] બંધનમુક્તિ, સ્વતંત્રતા, સ્વાધીનતા. (૨) નિરંકુશતા, સ્વચ્છંદતા

**આઝો¹** પું. [ફા. આર્ઝૂ] ઇતબાર, ભરોસો, વિશ્વાસ, શ્રદ્ધા (૨) હિંમત, હામ [મરસિયા

**આઝો²** પું. કાણ-કૂટણ. (૨) કાણ-કૂટણમાં ગવાતું ગીત,

**આટ(-ઠ,-ઢ)** પું. વગર ચૂલે ઉપરનું વાસણ પડી ન જાય એ રીતની છાણાંની ગોઠવણ, ઉબાળો. (૨) વણકરનું એક ઓજાર

**આટ-અડારા** વિ. મૂંઝાયેલું, ગભરાયેલું

**આટ-આટલું** વિ. [જુઓ 'આટલું', અાદી દ્વિર્ભાવ] હદ કરતાં વધુ, આટલું બધું, ઝાઝું બધું

**આટકવું¹** અ.ક્રિ. [સં. अट् > પ્રા. अट्ट દ્વારા] ભટકવું, રખડવું. (૨) અથડાવું, ભટકાવું

**આટકવું²** અ.ક્રિ. ફળના ભારથી લચી પડવું

**આટ-કાટ** ન. ['કાટ'નો દ્વિર્ભાવ જુઓ 'કાઠ'-'કાટ'.] સાગ બાવળ વગેરે સારી જાતનાં લાકડાં સિવાયનું લાકડું. [**૦નો માંઢવો** (રૂ.પ્ર.) સહેજ અથડાતાં પડી જાય તેવું શરીર. (૨) ઊંટ, સાંઢિયો]

**આટડી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ, મરડાશિંગી

**આટણ** ન., પું. આઠણ, ડણ (જોડા પહેરવામાં તેમજ હથિયાર પકડવામાં પગ કે હાથમાં પડે છે તે)

**આટલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આટલું²'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] હથેળીમાં અંગૂઠા અને ટચલી આંગળીએ આંટી પાડતાં દોરા વીંટી બનાવવામાં આવતી દોરાની છડી. (૨) કાળકા ઉપર વીંટીને બનાવવામાં આવતી દોરાની આંટી

**આટલું¹** સર્વ.,વિ. [સં. इयत्- > પ્રા.*इत्तिल्ल-*इत्तुल्ल : સરખાવો અપ. एत्तुल्ल-] અમુક માપ સંખ્યા કે મર્યાદામાં આવે તેટલું—સામે રહેલાને ઉદ્દેશીને કહેતાં હોઇયે તેમ એવા દેખાડેલા પ્રમાણ જેટલું [સૂતરનો કાકડો

**આટલું²** ન. [જુઓ 'આટી' દ્વારા.] તાણો કરવા માટેનો

**આટવણું** ન. [સં.] ફાંડલામાંથી વણવા કાઢેલ તાણાના ભાગને ખીલ સાથે રાશથી બાંધવા પહોળું રાખવા માટેની લાકડી

**આટવિક** વિ. [સં.] અટવી—જંગલમાં રહેનારું. (૨) જંગલને લગતું

**આટવિકાધ્યક્ષ** પું. [+સં. अध्यक्ष] જંગલખાતાનો અધિકારી, 'ફોરેસ્ટ ઑફિસર', 'કૉન્ઝર્વેટર ઑફ ફોરેસ્ટ્સ'

**આટવું** સ.ક્રિ. [દે. પ્રા. अट्ट- કવાથ કરવો] કઠણ પદાર્થને લોટ જેવો કરી પાણીની સાથે ભેળવી દેવો, છૂંદી ગૂંદી એકરસ કરવું. **અટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અટાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આટાપાટા** પું., બ.વ. [જુઓ 'પાટો'નો દ્વિર્ભાવ.] છોકરાઓએ મેદાનમાં આડા અને ઊભા પાટા પાડીને રમવાની એક દેશી રમત, ખારોપાટ, આબરી-અબારી

**આટા-પાણી** જુઓ 'આટો-પાણી'.

**આટારેણુ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [ગ્રા.] ધૂળ, રજ

**આટિયાં-પાટિયાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'પાટિયું', દ્વિર્ભાવ.] વડોદરા તરફ રમાતી એક રમત, ગણગણ મોચલો, લૂલિયો પાડો [લોટ વેચવાવાળાનો લત્તો

**આટિયા-વાડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આટિયો' + 'વાડ'=લત્તો]

**આટિયું** ન. [જુઓ 'આટો' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] લોટ ઊસડવાનું લૂગડું કે નાળિયેરનું છોડું—છાલું

**આટિયો** પું. [જુઓ 'આટિયું'.] લોટ વેચનારો વેપારી

**આટી** જુઓ 'આટલી'.

**આટી-કોટી** સ્ત્રી. [ગ્રા.] પરચૂરણ સામાન, ભાંગ્યોતૂટ્યો માલ

**આટી-ઝોટી** સ્ત્રી. ઘડ—ગોઠ કરવી એ

**આટું-સાટું** ન. [જુઓ 'સાટું'નો દ્વિર્ભાવ.] સાટું, અદલોબદલો, સાટાપાટા [વિ., પ્ર.] એકંદર સરવાળે

**આટે-કૂટે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'આટો-કૂટો' + ગુ. 'એ' સા.

**આટેડી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ, મરડાશિંગી

**આટેત** (-ત્ય) સ્ત્રી. બિછાનું, પથારી

**આટો** પું. [હિં. 'આટા'] લોટ. [**૦આપી રહેવો.** (-રે:વો) (રૂ.પ્ર.) આવરદા પૂરી થવી. **૦કાઢવો** (રૂ.પ્ર.) કામ કરાવીને થકવી નાખવું. (૨) ખૂબ માર મારવો. **૦તોળાવો** (રૂ.પ્ર.) પૈસા ખૂટી જવા. (૨) ખબર પૂછવી. **૦દળવો, ૦પીસવો** (રૂ.પ્ર.) કંટાળા ભરેલું કામ કરવું. (૨) વૈતરું કરવું, મજૂરી કરવી. **૦નીકળી જવો** (રૂ.પ્ર.) છેક થાકી જવું. (૨) પાયમાલ થવું. (૩) બહુ મહેનત પડવી. **૦ને આવરદા** (રૂ.પ્ર.) પૈસા અને સમય. **૦ને આવરદા એક થવાં** (રૂ.પ્ર.) તદ્દન થાકી જવું. (૨) સંહાર થવો. (૩) સખ્ત માર ખાવો. **૦બાફવો** (રૂ.પ્ર.) ન બોલવાનું બોલી નાખવું. (૨) ન કરવાનું કરવું. **૦વાપરવો** (રૂ.પ્ર.) જમણ કરવું. **૦વેચી ગાજર ખાવાં** (રૂ.પ્ર.) ખોટનો વેપાર કરવો. **૦ય ન ઊડવો** (રૂ.પ્ર.) કાંઈ તાકાત ન હોવી. **—ટા—લૂણ** (રૂ.પ્ર.) લોટ બાંધતી વેળા પાણી સાથે જેમ જરા મીઠું નાખી લોટ બાંધવામાં આવે છે—જેમાં મીઠું કાંઈ દેખાતું નથી તે રીતે વગર બદલવાનું કામ. (૨) ધૂળધાણી. (૩) નકામો ગયેલો સામાન. **ઉપાધ્યાયને આટો** (રૂ.પ્ર.) વિવેક વિનાનો ધર્માદો]

**આટો-કૂટો** પું. [+જુઓ 'કૂટો.'] (લા.) છૂંદો, ઘાણ, નાશ [આડંબર, ડોળ, દમામ

**આ-ટોપ** પું. [સં.] અહંકાર, ઘમંડ, ગર્વ, શેખી. (૨)

**આટોપવું** સ.ક્રિ. [સં. आ-टोप्, તત્સમ] સમેટી લેવું, સંકેલવું, સમાપ્ત કરી વીંટી લેવું, ટૂંકમાં પતાવી લેવું. **આટોપાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આટોપાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આટો-પાટ** વિ. સોસરું, આરપાર

**આટો-પાણી** ન., બ.વ. [જુઓ 'આટો' + 'પાણી'.] લોટ અને પાણી. (૨) (લા.) રોજી, કમાણી, ગુજરાનનાં

સાધન. (૩) નસીબ, ભાગ્ય, દાણોપાણી

**આટોપાવવું, આટોપાવું** જુઓ 'આટોપવું'માં.

**આઠ**[1] વિ. [સં. अष्ट > પ્રા. अट्ठ] ચાર અને ચાર મળી થતી સંખ્યાનું, '૮.' [૦અઢાર (રૂ.પ્ર.) છૂટું છવાયું, અવ્યવસ્થિત. ૦આઠ આંસુએ રુવાડાવવું (કે રોવડાવવું) (રૂ.પ્ર.) ખૂબ રોવડાવવું. ૦આઠ આંસુએ રોવું (રૂ.પ્ર.) અત્યંત રોવું, ઘણું રડવું. ૦જામ (રૂ.પ્ર) રાતદિવસ. –ઠે અંગે (રૂ.પ્ર.) ખરા અંતઃકરણથી. –ઠે ગાંઠે (રૂ.પ્ર.) સંપૂર્ણ રીતે. –ઠે ગાંઠે ઉમેદ (રૂ.પ્ર.) બહુ શાણું. –ઠે પહોર (-પોઃર) (રૂ.પ્ર.) સમગ્ર રાતદિવસ]

**આઠ**[2] જુઓ 'આટ'.

**આઠ-આની** સ્ત્રી. [જુઓ 'આઠ[1]' + 'આની'.] જૂના આઠ આનાનો સિક્કો, અડધો રૂપિયો, નવા પચાસ પૈસાનો સિક્કો. (૨) વિ. (લા.) અડધોઅડધ, પચાસ ટકા

**આઠ-કોટી** વિ. [જુઓ 'આઠ[1]' + સં.] વ્રત કરવાના નવ ભેદોમાંથી ત્રણ વચનનાં–ત્રણ કરવાનાં–બે મનનાં મળી આઠ જાતથી વ્રત કરનાર. (જૈન.)

**આઠ-કોણી** વિ. [જુઓ 'આઠ[1]',' + સં. कोण + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] આઠ ખૂણાવાળું

**આઠ-ગણું** વિ, [જુઓ 'આઠ[1]', + સં. गुणित–> પ્રા. गुणिअ-] આઠથી ગુણેલું

**આઠડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આઠ[1]' + ગુ. 'ડું' ત.પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] આઠ બેલાં કે પથ્થરની થપ્પી

**આઠ-ડો** પું. [જુઓ 'આઠડી'માં.] આઠનો આંકડો, '૮', આઠની સંખ્યાનું ચિહ્ન

**આઠણું** ન. દોરડું વણતાં વળ દેવાનું ઓજાર, અઠવાડું

**આઠ-પત્રી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આઠ[1]' + સં. पत्र + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.], **આઠ-પાનિયું** વિ. [જુઓ 'આઠ[1]' + 'પાનું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.], **આઠ-પેજી** વિ. [+ અં. 'પેજ' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] આઠ પૃષ્ઠોનું બાંધેલું કે કરેલું, 'ઑક્ટેવો'

**આઠ(–ઠે)મ** (–મ્ય) સ્ત્રી. [સં. अष्टमी > પ્રા. अट्ठमी] હિંદુ મહિનાઓનાં બેઉ પખવાડિયાંનો આઠમો દિવસ. [૦નો ઉપવાસ (રૂ.પ્ર.) જન્માષ્ટમીનો નકોરડો ઉપવાસ કરવાના હિંદુ રિવાજને લઈ–એના અનુસંધાનમાં) કાંઈ રાંધવું નહિ. (૨) નવરા થઈ બેસવું]

**આઠમું** વિ. [સં. अष्टमक-> પ્રા. अट्ठमअ-] આઠની સંખ્યાએ [પહોંચેલું

**આઠવવું** સ.ક્રિ. [સં. आ-स्थाप् > પ્રા. अट्ठाव-] સ્થાપિત કરવું, ઉપર મૂકવું, લાદવું. **અઠવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અઠવાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આઠ-સેં** વિ. [+ સં. शतानि > પ્રા. सयाइं > અપ. सयइं > જૂ. ગુ. સઇ], **આઠ-સો** વિ. [+ સં. शतम् > પ્રા. सअं > અપ. सउ] આઠ વાર સોની સંખ્યાનું

**આઠા** પું., બ.વ., **આઠાં** ન., બ.વ. [સં. अष्टक-> પ્રા. अट्ठअ-] આઠનો પાડો, આઠનો ઘડિયો

**આઠિયું** ન. ચૂરમું ખાંડવાનો આશરે બે હાથ લંબાઈનો લૂગડાનો કે શણિયાનો ટુકડો. (૨) (લા.) વિ. છેતરાય નહિ તેવું. (૩) લુચ્ચું, ઠગ. (૩) કાબેલ, હોશિયાર

**આઠિયો**[1] પું. [સં. अष्टिकक- > પ્રા. अट्ठियअ-] આઠ ઠેકા-વાળો રાસનો એક પ્રકાર [(લા.) ગઠિયો, ઠગ

**આઠિયો**[2] પું. હિંદુમાંથી મુસલમાન થયેલી એક જાતિ. (૨)

**આઠી** સ્ત્રી. [સં. अष्टिका > પ્રા. अट्ठिआ] આઠ સેરના ઝૂમખા જેવું અંબોડામાં નાખવાનું સ્ત્રીઓનું એક ઘરેણું. (૨) એ નામની એક રમત. (૩) આઠ કૂકા અથવા ખાંગડા–કોડાનું ઝૂમખું

**આઠું** ન. [સં. अष्टक > પ્રા. अट्ठअ-] જુઓ 'આઠા,-ઠાં'.

**આઠેક** વિ. [જુઓ 'આઠ[1]' + ગુ. 'એ' + 'ક' ત.પ્ર.] આશરે આઠ, આઠની લગભગનું

**આઠેમ** (-મ્ય) જુઓ 'આઠમ'.

**આઠો** પું. [સં. अष्टक- > પ્રા.अट्ठअ-] આઠનો સમૂહ. (૨) સંવત્સરનું દરેક આઠમું વર્ષ [થયેલું, સાથે મળી ગયેલું

**આઠોઠ,** (૦ઠ[1], ૦મ) વિ. ઓતપ્રોત,-વ્યાપી ગયેલું, એકરસ

**આઠોઠ**[2] (–ઠ્ય), –ઢ (–ઢ્ય) સ્ત્રી. ઊભા છોડનાં કણસલાં કાપીને નહિ—ખંખેરીને એકઠી કરેલી જુવાર

**આડ**[1] પું. કાલાં સોલી જ્યાં કપાસ કાઢવામાં આવે છે તે જગ્યા. (૨) થાક. (૩) દોઢા-બોલ. (સંગીત.)

**આડ**[2] (–ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આડું.'] આડું તિલક, ત્રિપુંડ્ર. (૨) કપાળ ઉપર કરવામાં આવતી કુંકુમની આડી જાડી રેખા. (૩) ક્રિકેટની રમતમાં હદની દાંડીઓ (વિકેટો) ઉપર મૂકવામાં આવતી આડી મોય કે ચકલી. (૪) ખાંડના કારખાનામાં વપરાતો ચાટવો–કડછો. (૫) ખેતરની હદ ઉપરની વાડ. (૬) ઓબો, આડિયું. (૭) જુદું પાડનારી લીટી. (૮) પડદો કે આડી ભરી લીધેલી દીવાલ, પડદી. (૯) બહાના તરીકે મૂકવાની ક્રિયા, 'પોત.' (૧૦) રુકાવટ. (૧૧) બારણું વાસવાની નાની ભોગળ. (૧૨) (લા.) આડાઈ, જિદ્દ, હઠ. [૦આવવી (રૂ.પ્ર.) અડચણ આવવી, વિઘ્ન થવું. ૦નું દોઢ કરવું (રૂ.પ્ર.) અત્યુક્તિ કરી લંબાવવું. (૨) કર-વાનું હોય તેનાથી ઊલટું કરવું. (૩) મુખ્ય વાતને બીજા રૂપમાં કટાક્ષમાં કહેવી. ૦બાંધવી (રૂ.પ્ર.) વચ્ચે અંતરા માટે કાંઈ મૂકવું. (૨) અટકળે વાત કરવી. (૩) એક જાતની વાત કઢાવવા અજાણ્યા થઈને બીજા જ પ્રકારની વાત કાઢી મૂળ વાત મેળવવી. (૪) કોઈની વચમાં પડવું. (૫) વાતની કાળજી રાખવી. ૦મારવી (રૂ.પ્ર.) સીધે તાલે ગાતાં ગાતાં આડે તાલે ગાવું. ૦માં મૂકવું (રૂ.પ્ર.) ગીરો મૂકવું. ૦મૂકવી (રૂ.પ્ર.) વચ્ચે અંતરા માટે કાંઈ મૂકવું. ૦લેનાર (રૂ.પ્ર.) ગીરો લેવાનો ધંધો કરનાર]

**આડ-કતર(–રા)તું** વિ. [જુઓ 'આડું' + કતરાવું, + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] આડકતરું, પરોક્ષ. (૨) ઊતરતા દરજ્જાનું

**આડ-કતરું** વિ. [જુઓ 'આડું' + 'કતરાવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] સીધું નહિ એવું. (૨) પરોક્ષ. (૩) મુખ્ય નહિ એવું

**આડ-કથા** સ્ત્રી. [જુઓ 'આડું' + સં.] ચાલુ મુખ્ય વાતમાં આવતી અવાંતર વાત

**આડ-કાટ,** ૦ડ જુઓ 'આટ-કાટ.'

**આડ-કેડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આડું' + 'કેડી'.] ધોરી માર્ગ છોડીને ઉપયોગમાં લેવાતો ખેતરાઉ કે ખાલી જમીન ઉપરનો ટૂંકો રસ્તો

**આડ-કોટ** પું. [જુઓ 'આડું' + 'કોટ[1].'] વચ્ચે આડી કરી લેવામાં આવેલી દીવાલ. (૨) (લા.) અંતરાય, વિઘ્ન

**આડ-ક્ષેત્રે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'આડું' + સં. + ગુ. 'એ' સા.

વિ., પ્ર.] સમાંતર આડી લીટીમાં, હૉરિ-ઝૉન્ટલ'

**આડ-ખરચ, આડ-ખર્ચ** પું., ન. [જુઓ 'આડું' + 'ખર્ચ.'] મુખ્ય ખર્ચથી જુદો નકામો ખર્ચ. (૨) આડ-વરો

**આડ-ખીલ, -લી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આડું' + 'ખીલી'.'] આગળી, બારણાનો નાનો આગળો. (૨) (લા.) અંતરાય, વિઘ્ન

**આડ-ખીલો** પુ. [જુઓ 'આડું' + 'ખીલો.'] આગળો, આગળિયો [પડતી ગલી, આડ-શેરી

**આડ-ગલી** સ્ત્રી. ['આડું' + જુઓ 'ગલી'.] વચ્ચેથી છૂટી

**આડ-ગીરો** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'આડું' + 'ગીરો'.], **આડ-ગ્રહણે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'આડું' + સં. + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.], **આડ-ગ(-ઘ)રાણે, આડ-ઘરેણે** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'આડું' + સં. ગ્રહણ – + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] પોતાને ત્યાં ગીરો મુકાયેલ વસ્તુ બીજાને ત્યાં મુકાય એ રીતે

**આડ-ઘોડો** પું. [જુઓ 'આડું' + 'ઘોડો'.] નાની જાતનો ઘોડો, ટટ્ટુ. (૨) રોઝ

**આડચ(-છ-શ)** (-ચ્ય,-છ્ય,-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આડું' દ્વારા.] અડચણ, અંતરાય. (૨) આડો પડદો, પડદી, આડ-ભીંત [ચોતાલનો એક પ્રકાર. (સંગીત.)

**આડ-ચોતાલ(-લો)** પું. [જુઓ 'આડું' + 'ચોતાલ.']

**આડછ** (-છ્ય) જુઓ આડચ'.

**આડ-છેદ** પું, [જુઓ 'આડું + સં.] આડો કાપ, મધ્યચ્છેદ, 'ક્રૉસ સેક્શન' [ક્રોમ

**આડ-જાત** (-ત્ય) સ્ત્રી, [જુઓ 'આડું' + 'જાત.[૨]'] મિશ્ર

**આડ-જમીન** પુ. [જુઓ 'આડું' + 'જમીન'] જમીનનો જમીન [આડું આવીને રહેલું

**આડડું** વિ. [જુઓ 'આડું' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] વચમાં

**આડણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આડું + ગુ. 'અણ' ત.પ્ર.] ઢાલ

**આડણિયો** પું., **આડણી** સ્ત્રી. રોટલી પૂરી વગેરે વણવાની પાટલી, ચકલો

**આડણું** ન. [જુઓ 'આડું' દ્વારા.] કાબૂમાં રાખનારી વસ્તુ

**આડત** સ્ત્રી. [અર. આરિય્યત્] ચીજો લઈને યા બારોબાર માલિકના વતી કરવામાં આવતું ખરીદ-વેચાણનું કામ, 'એજન્સી.' (૨) દલાલી, હકસાઈ

**આડત-ખર્ચ** પું., ન. [+ જુઓ 'ખર્ચ.'] દલાલીના કામમાં થતો ખર્ચ, 'એજન્સી-ચાર્જ'

**આડ-તાળો** પું. [જુઓ 'આડું' + તાળો.'] ઉલટી અને ટૂંકી રીતે સરવાળો મેળવી લેવાની ક્રિયા

**આડતિયો, આડતી** વિ., પું. [જુઓ 'આડત' + ગુ. 'ઇયું' –'ઈ' ત.પ્ર] આડતથી કામ કરનારો દલાલ, 'કમિશન-એજન્ટ'. (૨) મારફતિયો, 'એજન્ટ'

**આડતી(-ત્રી)સ(-શ)** વિ. [સં. अष्टत्रिंशत् > પ્રા, अट्ठत्तीस > अडत्तीस] જુઓ 'અડત્રીસ.'

**આડતી(-ત્રી)સ(-શ)-મું** વિ. [+ ગુ. 'મું' ત.પ્ર.] જુઓ 'અડત્રીસ-મું'

**આડતી(-ત્રી)સાં(શાં)** જુઓ 'અડત્રીસાં.'

**આડ-ત્રાંસું** વિ. [જુઓ 'આડું' + 'ત્રાંસું.'] આડું અને ત્રાંસું, થોડું ત્રાંસું. (૨) (લા.) આડકતરું, પરોક્ષ

**આડત્રીસ(-શ)** જુઓ 'આડતીસ'–'અડત્રીસ.'

**આડત્રીસ(-શ)-મું** જુઓ 'આડતીસમું'–'અડત્રીસમું.'

**આડત્રીસાં(-શાં)** જુઓ 'આડતીસાં–'અડત્રીસાં.'

**આડ-દાવો** પું, [જુઓ 'આડું + 'દાવો'.] દાવો મંડાયેલો હોય એની સામે માંડવામાં આવતો દાવો, સામો દાવો

**આડ-ધડે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'આડું' + 'ધડ' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] (લા.) જેમ ફાવે તેમ, ગમે તેમ, આડે ધડ

**આડ-ધંધો** (-ધન્ધો) પું. [જુઓ 'આડું' + 'ધંધો.'] મુખ્ય ધંધાની સાથોસાથ ચલાવવામાં આવતો ગૌણ ધંધો

**આડ-નામ** ન. [જુઓ 'આડું' + 'નામ.'] ઉપનામ

**આડ-નીપજ** (-જ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આડું' + 'નીપજ.'] ચાલુ મુખ્ય ઉત્પન્ન સાથે મેળવવામાં આવતું ગૌણ ઉત્પન્ન, આડકતરી રીતે ઊભી કરવામાં આવતી નીપજ

**આડ-પડદો** પું. [જુઓ 'આડું' + 'પડદો.'] આડું રાખેલ કપડું, અંતરપટ. (૨) આંતરો. (૩) (લા.) લાજ, શરમ, મલાજો

**આડ-પાક** પું. [જુઓ 'આડું' + સં.] ચાલુ પેદાશની વચ્ચે બીજું પણ પકવીને લેવામાં આવતો ગૌણ પાક, 'બાઇ-પ્રોડક્ટ'

**આડ-પાસું, આડ-પાસે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'આડું' + 'પાસું' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] મુખ્ય રસ્તો છોડીને બીજી કોઈ તરફ, આડે અવળે રસ્તે ['આડ-નીપજ'.

**આડ-પેદાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આડું' + 'પેદાશ.'] જુઓ

**આડ-ફ(-ફં)ટ** (-ફન્ટ), **આડ-ફાટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આડું' + 'ફંટાવું.'] ઉપમાર્ગ, ગલીકૂંચીવાળો માર્ગ, આડ-કેડી

**આડ-ફા(-ફે)ડું** વિ. [જુઓ 'આડું' + 'ફંટાવું'.] માર્ગમાંથી જુદું ફંટાતું, ગલીકૂંચીવાળું ['આડ-ફાટું'.

**આડફેટ, -ટિયું, -ટું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું'–'ઉં' ત.પ્ર.] જુઓ

**આડ-ફેટુ** વિ., પું. [+ જુઓ 'આડું + ફંટાવું'.] રસ્તામાં આડો પડનારો લુટારો, આડોડિયો

**આડ-ફેડ** (-ડ્ય) ક્રિ.વિ. [જુઓ 'આડું' + 'ફેડવું.'] મેળ વગર, આડી અવળી રીતે, સરિયામ માર્ગેથી જુદું પડીને

**આડ-ફોડું** વિ. [જુઓ 'આડું' + 'ફૂટવું'માં.] ગલીકૂંચીવાળું, આડ-ફેટું

**આડ-બંધ** (-બન્ધ) પું. [જુઓ 'આડું' + સં.] બાવા સાધુ કેડે બાંધે છે તે લાકડાનો કે માલકાંકણી અથવા બીજા કોઈ વેલાનો કંદોરો. (૨) નદી-વહેળામાં પ્રવાહને બાંધવા કરવામાં આવતો કાચો યા પાકો બંધ, 'ચેક-ડૅમ'

**આડ-બીડ** પું. [+ જુઓ 'આડુ' + 'બીડ'.] ખેતરાઉ કે ચરિ-યાણ ખાલી જમીન ઉપરનો કેડો. (૨) આડ-પડદો, પડદી, વચલી ભીંત

**આડ-ભીંત** (-ત્ય) સ્ત્રી., **-તિયું** ન. [જુઓ 'આડું + 'ભીંત' + ગુ. 'ઇયુ' ત. પ્ર.] ઘરમાં પેસતાં અંદર સીધી નજર ન પડે એ માટે કરી લેવામાં આવેલી આડી ભીંત. (૨) ભીંત આડી ભીંત ભરી લઈ ખજાનો રાખવા માટે કરેલી જગ્યા, પડ-ભીંતિયું

**આડ-માર્ગ** પું. [જુઓ 'આડું' + સં.], **આડ-રસ્તો** પું. [જુઓ 'આડું' + 'રસ્તો.'] ટૂંકો રસ્તો, ઉપમાર્ગ. (૨) ગલીકૂંચીવાળો માર્ગ

**આડલું** ન. જુઓ 'આડણું.'

**આડવો-ગાડવો** પું. [રવા.] પાણીમાં તરતાં રમાતી એક દેશી રમત, અદૂડો-મદૂડો, અબૂલો-ઢબૂલો

**આડ-વરો** પું. [જુઓ 'આડું + 'વરો.'] પરચૂરણ ખર્ચ, આડો અવળો થતો ખર્ચ, આડ-ખર્ચ

**આડ-વાટે** (-ટયે) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'આડું' + 'વાટ' (રસ્તો) + ગુ. 'એ.' સા. વિ., પ્ર.] ટૂંકે રસ્તે, આડ-કેડીએ

**આડ-વાત** સ્ત્રી. [જુઓ 'આડું' + 'વાત.'], **આડ-વાર્તા** સ્ત્રી. [+ સં.] વાર્તામાં કરવામાં આવતી બીજી વાર્તા, આડ-કથા

**આડ-વાંસ** પું. [જુઓ 'આડું' + 'વાંસ'.] પક્ષીઓને બેસવા માટે લટકાવેલો કે બંધાવેલો આડો વાંસડો

**આડ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [જુઓ 'આડું' + સં.] મુખ્ય ન હોય તેવી વિદ્યા, ગૌણ વિદ્યા

**આડવી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આડું' દ્વારા.] આડા લાકડાનો એક [જાતનો સાંધો

**આડશ(-સ)** (-શ્ય,-સ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આડચ'.] આડી રાખેલી પડદી, આંતરો, આડ-ભીંત

**આડ-શેરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આડું + 'શેરી.'] ટૂંકે રસ્તે જવા માટેની ગલી, આડ-ગલી

**આડ-સર** ન. [જુઓ 'આડું + 'સરવું'.] છાપરીના બેઉ પડાળના ઉપર મથાળે આધાર માટે બેઉ કરાએ છેડા ટેકવાય તેવી રીતનું જાડું લાકડું, છાપરાનો મોભ

**આડસર-માચી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'માચી'.] ગારા કે માટીના મકાનના કરા ઉપર આડસર ટેકવવા મૂકવામાં આવતી પાપડી

**આડસરિયું** ન. [+ ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'આડ-સર'.

**આડ-સાલ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આડું' + 'સાલ' (વર્ષ)] એકાંતરું વર્ષ [ઉત્પત્તિ, 'ક્રોસ બ્રીડિંગ'

**આડ-સૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આડું' + સં.] સંકર સંયોગથી થતી

**આડસો** પું. ઘોડાની એ નામની એક ચાલ, ધારકત, 'કેન્ટર'

**આડ-સોડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી., **-ડિયું** ન. [જુઓ 'આડું' + 'સોડ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] છાતીની આડે રહે તે રીતે સૂતી વખતે રાખવામાં આવતું લૂગડું. (૨) જનોઈની માફક રાખવામાં આવેલી પછેડી

**આડ-હથિયાર** ન. [જુઓ 'આડું' + 'હથિયાર.'] હથિયાર ન હોય ત્યારે જે કાંઈ સાધન હથિયાર તરીકે હાથ આવ્યું તે

**આ-ડંબર** (-ડમ્બર) પું. [સં.] ગર્વ. (૨) ભારે ઠઠારો કે ડોળ. (૩) દબદબો, ભપકો, ઠાઠ. (૪) વરસાદની ગર્જના. (૫) વાજિંત્રોનો અવાજ

**આડંબર-યુક્ત** (-ડમ્બર-) વિ. [સં.], **આડંબરી** (-ડમ્બરી) વિ. [સં., પું.] આડંબરવાળું, ઘમંડી

**આડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આડું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] (લા.) આડાપણું. વાંકાઈ, વિરોધી વર્તન. (૨) હઠ, દુરાગ્રહ

**આડા-ઝૂડ** વિ. [જુઓ 'આડું' + ઝૂડવું.'] (લા.) આડું અવળું પથરાયેલું, ગમે તેમ ફેલાયેલું, ગીચ

**આડા-દેણુ** વિ. [જુઓ 'આડું' + 'દેણ.'] દુઃખ અથવા મુસ્કેલીમાં મદદ દેનારું. (૨) આડે દેવાતું બહાનારૂપ

**આડા-પાટલી** સ્ત્રી. [ગ્રા. જુઓ 'આડું' + 'પાટલી.'] ગાડાનાં આડાં જેની અંદર ઘાલવામાં આવે તે પાટલી

**આડા-બેડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આડું' + 'બેડી.'] લોઢાના ડાંડામાં કડાં જોડી બનાવેલી બેડી

**આડા-બોલું** વિ. [જુઓ 'આડું' + બોલવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] કોઈ બે વાત કરતાં હોય એમાં વચ્ચે બોલનારું (ત્રીજું). (૨) વાંકા-બોલું

**આડા-મોઈ** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'આડું' + 'મોં + ગુ. 'યું' ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] (લા.) જક્કી, હઠીલી, જિદ્દી (સ્ત્રી)

**આડાવલી(-ળો)** પું. [આડો પડેલો હોવાથી] આબુનો રાજસ્થાન અને પારિયાત્ર પર્વત સુધી પથરાયેલો એ નામનો પર્વત, અરવલ્લીનો પહાડ

**આડિયાણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય-આડી + 'આણ' (આજ્ઞા)] થોભાવી દેવા કરવામાં આવતા સમ, કસમ, શપથ

**આડિયું** ન. [જુઓ 'આડું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] કપાળ પર કરવામાં આવતી આડ, ત્રિપુંડ્ર. (૨) ત્રિપુંડ્ર કરવાનું બીબું. (૩) ખળાવાડમાં કપાસ નાખવા કડબ વગેરેથી કરેલ ઓથ. (૪) ઘાસની ગંજી. (૫) તોફાની ઢોરને ગળે બાંધવાનું લાકડું, ડેરો. (૬) પથ્થર કે લાકડાંને આડાં વહેરવાનું વાંકા આકારનું સાધન, વાંકી કરવત. (૭) એક બાજુ હાથાવાળું હાથ-કરવતીથી મોટું લાકડાં વહેરવાનું સાધન. (૮) પાસાબંધી કસવાળી બંડી. (૯) ભારી ઉપાડવી સહેલી પડે એ માટે આડું બાંધેલું દોરડું. (૧૦) લુહાર-કામની હથોડી. (૧૧) સુતરાઉ પનિયો સાડલો

**આડિયો[1]** પું. [જુઓ 'આડ[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] કાલાં લઈ આડમાં ફોલાવી કપાસ વેચનાર, આઢિયો

**આડિયો[2]** પું. [જુઓ 'આડિયું.'] છાપરાનો આડો વળો, આડી. (૨) મુખ્ય ધોરિયામાંથી નીકળતો આડો ધોરિયો. (૩) હોડકાની વચ્ચે છેટા છેટા જડેલા લાકડાના ત્રણ કટકાઓમાંનો વચલો. (વહાણ.) (૪) અંગૂઠો તથા આંગળાં જોડી વચ્ચે સહેજ ખાડો રાખી કરાતો આકાર, આડો ખોબો. (૫) પેટલાદ તરફ રમાતી એ નામની એક રમત

**આડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] સ્ત્રીના કપાળમાં કંકુની કરવામાં આવતી પીળ. (૨) છાપરાની વળીઓને ટેકવવા મોભ અને દીવાલના લગભગ મધ્ય ભાગમાં બેઉ કરાઓ પર આડસરની જેમ ટેકવાતી જાડી વળી. (૩) નાની કરવત. (૪) લાકડાં વગેરે ગાડામાં ભરતાં એનો સાટો ખરાબ ન થાય એ માટે ઈસ ઉપર બંને છેડે અને એક વચમાં ડામર ઉપર મૂકવામાં આવતાં ત્રણ આડાં લાકડાંમાંનું પ્રત્યેક. (૫) (લા.) અડપલું, ચાળો. (૬) આખડી, બાધા. (૭) પ્રતિનિધિત્વ, કાની

**આડી-વાડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'વાડી'નો દ્વિર્ભાવ.] (લા.) વંશપરિવાર, કુટુંબ-કબીલો, છૈયાં-છોકરાં

**આડુ[1]** ન. ચરખામાંથી અમુક તાર ભેગા કરી જોઈતી લંબાઈની મસ્તૂળ એટલે સાળમાં વપરાતી કોકડી બનાવવાનું સાધન. (૨) થાક, શ્રમ. (૩) તેજી, શક્તિ. (૪) મુસાફરી. (૫) હઠ, જીદ

**આડુ[2]** ન. પીચ નામનું ઝાડ અને એનું ફળ

**આડું** વિ. [દે.પ્રા. अड्डुअ-] સીધું નહિ તેવું વચ્ચે આવતું કે

રહેતું. (૨) ઊભું નહિ તેવું. (૩) પડખાભેર પડેલું. (૪) (લા.) હઠીલું. (૫) વાંધાખોર. (૬) વિરુદ્ધ, વાંકું. (૭) ઊંધી પ્રકૃતિનું. (૮) અંતરાય-રૂપ. (૯) ન. મકાનના છાપરામાં કે બીજા કોઈ પણ પ્રકારની ગાડા વગેરેની .આંડણીમાં સીધું ન રાખવાનું હોય તેવું આડું લાકડા વગેરેનું સાધન. (૧૦) ગાડાનું ખલવું. (૧૧) (લા.) ભૂત, પિશાચ, મેલું. [**-ડાં દોઢાં કરવાં** (રૂ.પ્ર.) ખટપટ કરવી, સાટાંદોઢાં કરવા. **-ડી જીભ કરવી** (રૂ.પ્ર.) બોલીને વચ્ચે વિઘ્ન નાખવું, વાંકું બોલવું. **-ડી દોટે** (-દોટયે) (રૂ.પ્ર.) સારી પેઠે. **-ડી વાટની ધૂળ** (-વાટય-) (રૂ.પ્ર.) નકામાં ફાંફાં. **૦ આવવું** (રૂ.પ્ર.) વિઘ્ન કરવું. (૨) બચ્ચાનો પ્રસવ આડો-અવળો થવો. **૦ ઊતરવું** (રૂ.પ્ર.) અપશુકન કરવાં. **૦ થવું** (રૂ.પ્ર.) આરામ કરવા એક પડખે સૂવું. (૨) વિઘ્ન કરવું. (૩) સામા થવું. **૦ ને ઊભું લેવું** (રૂ.પ્ર.) ખૂબ ધમકાવવું. ઊધડું લઈ નાખવું. **૦ પડવું** (રૂ.પ્ર.) આરામ કરવો. (૨) વચ્ચે વિરોધ કરવો. **૦ ફાટવું** (રૂ.પ્ર.) વચ્ચે વાંધો નાખવો, સીધા ચાલતામાં વિઘ્ન નાખવું. **૦ ભાંગવું** (રૂ.પ્ર.) સરળતાથી પ્રસવ કરાવવો. **૦ વેતરવું** (રૂ.પ્ર.) બગાડી મૂકવું. **-ડે આવવું** (રૂ.પ્ર.) વિઘ્ન કરવું. **-ડે ઊતરવું** (રૂ.પ્ર.) અપશુકન કરવાં. **-ડે દહાડે** (-દા:ડે)(રૂ.પ્ર.) નક્કી કરેલા દિવસ કે વાર-તહેવાર સિવાયના અન્ય દિવસે. **-ડે દિવસે, આડે દી, આડે દીએ** (રૂ.પ્ર.) આડે દહાડે. **-ડે દેણ** (રૂ.પ્ર.) જુઓ 'આડા-દેણ'. **-ડે ધડ** (રૂ.પ્ર.) કેડી વિના ગમે તેવી જમીનમાં થઈ. (૨) પ્રમાણમાં ખૂબ. (૩) ઢંગધડા વિના. **-ડે હાથે** (રૂ.પ્ર.) ખોટુંખરું જોયા વિના, અપ્રામાણિકતાથી. **-ડો આંક વાળવો** (રૂ.પ્ર.) સર્વોત્તમ કામ કરી બતાવવું. (૨) અતિહીન કોટિનું કામ કરવું. **-ડો દહાડો** (-દા:ડો) (રૂ.પ્ર.) કામના ચાલુ દિવસ કે વાર-તહેવાર સિવાયનો દિવસ. **-ડો પંથ** (-પન્થ) (રૂ.પ્ર.) વામમાર્ગ. **-ડો વહેવાર** (-વે:વાર) (રૂ.પ્ર.)જુઓ નીચે 'આડો વ્યવહાર'. **-ડો વાઢ** (રૂ.પ્ર.) આડાઈ ભરેલું વલણ. **-ડો વ્યવહાર, -ડો સંબંધ** (-સમ્બન્ધ) (રૂ.પ્ર.) વ્યભિચારનો સંબંધ, અનીતિમય સંબંધ. **-ડો હાથ કરવો કે દેવો** (રૂ.પ્ર.) અટકાવવું, રોકવું. (૨) બચાવી લેવું. **-ડો હાથ મારવો** (રૂ.પ્ર.) અપ્રામાણિકતાથી મેળવવું.

**આડું-અવળું** વિ. [જુઓ 'આડું' + 'અવળું'.] ઊલટસૂલટ, ઊંધુંચત્તું, ઢંગધડા વિનાનું જેમતેમ. (૨) (લા.) અયોગ્ય, અઘટિત. (૩) ખોટું, જૂઠું. (૪) મુદ્દા બહારનું, અપ્રસ્તુત. (૫) વજૂદ વગરનું, બિનપાયાદાર

**આડું-ઊભું** વિ. [જુઓ 'આડું' + 'ઊભું.'] પહોળાઈમાં અને ઊંચાઈમાં રહેલું. (૨) (લા.) વડીલ, મોટેરું

**આડું-ટે(-તે)ડું** (-ટે:(-તે:)ડું વિ. [જુઓ 'આડું' + 'ટે(-તે)ડું'.] પહોળાઈમાં અને ત્રાંસાઈમાં રહેલું. (૨) (લા.) ઊલટસૂલટ, ઊંધુંચત્તું

**આડે** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'આડું' + ગુ. 'એ' સા.વિ., પ્ર.] વચમાં. (૨) (લા.) નડતરરૂપે. (૩) વિરુદ્ધમાં

**આડો**[1] પું [જુઓ 'આડું'.] નડતર, અટકાવ, વિઘ્ન. (૨) (લા.) આડાઈ, જીદ [સાધન

**આડો**[2] પું. વાણાને રાસ સાથે બાંધી ઢીલો પોચો કરવાનું

**આડોડ, ૦યું** વિ. [જુઓ 'આડું' દ્વારા., + ગુ. 'યું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] (લા.) વ્યવહારમાં સીધું ન હોય તેવું, દાધારીંગું, કહે એનાથી ઊંધું ચાલનારું–કરનારું–વર્તનારું

**આડોડાઈ** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] આડોડપણું, દાધારીંગાઈ [(૨) એ નામની એક ભટકતી જાતનું

**આડોડિયું** વિ. [જુઓ 'આડોડ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] આડોડ.

**આડોપું** ન. [જુઓ 'આડું' + ગુ. 'ઓપું' ત.પ્ર.] કોઈના કામમાં આપેલી મદદ, એવી મદદથી કરી આપવાની સ્થિતિ

**આડોશ(-સ)ણ-પાડોશ(-સ)ણ** (આડોશ(-સ)ણ્ય-પાડોશ(-સ)ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'પાડોશ(-સ)'ણનો દ્વિર્ભાવ.] પડોશમાં રહેનારી સ્ત્રી, પડોશણ

**આડોશ(-સ)-પાડોશ(-સ)** પું. [જુઓ 'પાડોશ(-સ)'નો દ્વિર્ભાવ.] આજુબાજુનો નિકટનો લત્તો કે વાસ

**આડોશી(-સી)-પાડોશી(-સી)** વિ. [જુઓ 'પાડોશી(-સી)'નો દ્વિર્ભાવ.] પડોશમાં રહેનારું, પડોશી

**આડોળવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'આડું', -ના.ધા.] આડે પડખે સૂવું. **આડોળાવું** ભાવે., ક્રિ. **આડોળાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આડોળાવવું, આડોળાવું** જુઓ 'આડોળવું'માં.

**આડોળે** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'આડું' દ્વારા + ગુ. 'એ' સા.વિ. પ્ર.] આડે પડખે, પડખા-ભેર

**આઢ** જુઓ 'આટ'.

**આઢક**[1] પું. [સં.] એક હજાર ચોવીસ મૂઠીનું માપ, આઠ શેર અનાજ માય તેટલું માપ. (૨) બસો છપ્પન પલ બરાબર સોનાનું માપ

**આઢક**[2] (-કય) સ્ત્રી. [સં. आढकी] તુવેર અને એની દાળ

**આઢવવું** જુઓ 'આઢવું.'

**આઢવું** અ.ક્રિ. ઢોરને લઈ સીમમાં ચરાવવા જવું. (૨) ચારા માટે સીમમાં જવું. (૩) (લા.) રખડવું, રઝળવું, ભટકવું. **આઢવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આઢિયું** ન. [જુઓ 'અઢી'.] અઢી કોરીનું એક જૂનું રૂપા-નાણું

**આઢિયો**[1] જુઓ 'આડિયો[1]'

**આઢિયો**[2] પું. [જુઓ 'આઢવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] ધણ સાથે આઢવા જનાર ગોવાળિયો

**આઢેલ** વિ. [જુઓ 'આઢવું' + ગુ. 'એલ' બી. ભૂ.કૃ.] (લા.) મૂર્ખ, ગમાર

**આઢ્ય** વિ. [સં.] સમૃદ્ધ, ધનવાન. (૨) ભરપૂર, સંપન્ન

**આઢ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] આઢ્ય હોવાપણું

**આણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [સં. आज्ञा > પ્રા. आणा, आणी] આદેશ, આજ્ઞા, હુકમ. (૨) શાસન, સત્તા, હકૂમત. (૩) (લા.) વિજય-ઘોષણા. વિજયનો ઢંઢેરો. [**૦ કરવી** (રૂ. પ્ર.) દેવદેવીનું નામ દઈ દુવાઈ આપવી. **૦ દેવી** (રૂ. પ્ર.) આણ કરવી. (૨) શપથ લેવડાવવા, પ્રતિજ્ઞા કરાવવી. **૦ પ્રવર્તવી, ૦ ફરવી** (રૂ. પ્ર.) નવી સત્તા ઉપર આવતાં એનું શાસન પ્રવર્તવું. (૨) જાહેરનામું નીકળવું. **૦ પ્રવર્તાવવી, ૦ ફેરવવી** (રૂ. પ્ર.) શાસનની સત્તા નીચેના પ્રદેશમાં જાહેરાત કરવી]

**આણ-પાણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. ['આનો' અને 'પાણ' ('પા' નું નિશાન)] આનાપાણ (જેમાં રૂપિયાના ચોથા ભાગ માટે અનુક્રમે '।' પાણની નિશાની અને આના માટે '〜' આવી

નિશાની થતી. (૦॥≈॥≈ એટલે અડધો રૂપિયો + બે આના + અડધો આનો, એમ સાડા દસ આના)

**આણ-પાણનો દાખલો** (-પાણ્ય-) પું. જેમાં આણપાણની ગણતરી છે તેવું ગણિત

**આણવું** સ. ક્રિ. [સં. आ-नी(नय्) > પ્રા. आण પ્રા. તત્સમ] લઈ આવવું (૨) (લા.) સંભોગ કરવો. **અણાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અણાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આણંદ-કંકણ** (આણ-દ-કઙ્ણ) પું., ન. [સં. अनन्त-कङ्कण] ભાદરવા સુદિ ચૌદસ—અનંત ચૌદસનો દોરો

**આણંદ-ચૌદસ(-શ)** (-સ્ય, -શ્ય) સ્ત્રી. [સં. अनन्त + જુઓ 'ચૌદસ.'] ભાદરવા સુદિ ચૌદસ—અનંત ચતુર્દશી—અનંત ચૌદસ

**આણંદ-દોરો** પું. [સં. अनन्त + જુઓ 'દોરો.'] જુઓ 'આણંદ-કંકણ'.

**આણાત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આણું' + ગુ. 'આત' ત.પ્ર.] આણે જવા તૈયાર થયેલી અથવા આણેથી તરતમાં આવેલી નવ-પરિણીતા સ્ત્રી

**આણા-સુખડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આણું' + સુખડી'.] આણાત નવપરિણીતાને સાસરે જતી વખતે આપવામાં આવતી મીઠાઈ. [**૦ આપવી** (રૂ. પ્ર.) રુખસદ આપવી]

**આણી** (આઃણી) સર્વ. [અપ. आणइ સા. વિ., એ.વ. નું સંકુચિત રૂપ; એ સ્ત્રી. નથી; જેમકે] આણી કોર, આણી ગમ, આણી તરફ, આણી પા, આણી પાર, આણી બાજુ, આણી મગ, આણી મેર, આણી વાટે, આણી વાર, આણી વેળા. (ત્રી. વિ., એ. વ. જેમકે) આણી પેર, આણી રીતે. (-મોટે ભાગે આ 'આણી' રૂપ બોલચાલમાં પ્રયોજાય છે.)

**આણું** ન. [સં. आ-नय -પું. > પ્રા. *आणअ-] નવ-પરિણીતાને પિયર કે સાસરિયામાંથી (એ છેલ્લે આણે સાસરિયામાં સ્થિર ન થાય ત્યાંસુધી) કરવામાં આવતું તેડું. (૨) આણા વખતે કરવામાં આવતો કરિયાવર. [**૦ આવવું** (રૂ. પ્ર.) પિયર કે સાસરિયાં તરફથી તેડું આવવું. **૦ કરવું** (રૂ.પ્ર.) નવ-પરિણીતાને કરિયાવર કરવો. **૦ પરિયાણું** (રૂ. પ્ર.) નવ-પરિણીતાને તેડી લાવવી અને સામેવાળાનું પાછાં તેડી જવું. **૦ મોકલવું** (રૂ. પ્ર.) નવ-પરિણીતાને તેડવા મોકલવું. **૦ વાળવું** (રૂ.પ્ર.) નવ-પરિણીતાને તેડી લાવવી. **-ણે આવવું** (રૂ. પ્ર.) પિયરમાં કે પિયરથી નવ-પરિણીતાનું સાસરીમાં આવવું-જવું]

**આણે** (આઃણે) સર્વ. [અપ. आणइ ત્રી. વિ., એ.વ.] આ વ્યક્તિએ કે પદાર્થે, (કર્તૃ-અર્થે યા કરણ-કારણ અર્થે સર્વનામ તરીકે) આ વ્યક્તિએ

**આણે-વાણે** ક્રિ. વિ. જયાંત્યાં, પોતપોતાને ઠેકાણે

**આણો** પું. [સં. आ-तानक -> પ્રા. आ-आणअ-] વણતી વેળા નખાતો આડો દોરો, વાણો

**આણો-તાણો** પું. [ + જુઓ 'તાણો'.] વણતી વેળા નખાતો આડો અને ઊભો દોરો, વાણો-તાણો

**આતતાયી** વિ., પું. [સં., પું.] સામે હુમલો કરવા આવતો હથિયાર-ધારી માણસ. (૨) (લા.) મહાપાપી, આગ લગાડનાર, ખેતર ઝૂંટવી લેનાર, ઘોર કામ કરનાર, ઝેર દેનાર, ધાડપાડુ, સામાની સ્ત્રીનું હરણ કરનાર—આ સૌ 'આતતાયી' [સામયિક

**આ-તપ** પું. [સં.] તડકો, સૂર્યનો તાપ

**આતપ-કાચ** પું. [સં.] આગિયો-કાચ

**આતપ-જ્વર** પું. [સં.] લૂ લાગવાથી આવેલો તાવ

**આતપ-ત્ર, -વારણ** ન. [સં.] છત્ર, છત્રી

**આતપ-સ્નાન** ન. [સં.] શરીરને ખુલ્લું કરી સૂર્યના તડકામાં બેસવાની ક્રિયા, સૂર્યસ્નાન

**આતપોદક** ન. [+ સં. उदक] ઝાંઝવાનું જળ, મૃગજળ

**આ-તપ્ત** વિ. [સં.] એકદમ તપી ઊઠેલું, ખૂબ ઊકળેલું. (૨) (લા.) દુઃખી. પીડિત

**આતવાર** પું. [સં. आदित्य -> પ્રા. आइत्त + સં.] આઇતવાર, રવિવાર

**આતવારિયું** વિ., ન. [ + 'ઇયું' પ્ર.] રવિવારે પ્રસિદ્ધ થતું

**આતશ** પું. [ફા. આતિશ્] અગ્નિ. (૨) પ્રકાશ

**આતશ-ખાનું** ન. [+ જુઓ 'ખાનું.'] આતશ રાખવાનું સ્થાન, અગિયારી. (૨) દારૂખાનાનો ભંડાર. (૩) તોપખાનું

**આતશ-પરસ્ત** વિ. [+ ફા.] અગ્નિ-પૂજક. (૨) પારસી કોમનું

**આતશ-બહેરામ** (-બૅઃરામ) પું. [ + ફા. 'બહ્‌રામ્'-એક ફિરસ્તો] (લા.) અગિયારીમાંનો પવિત્ર અગ્નિ. (૨) પારસીઓની અગિયારી

**આતશ-બાજી** સ્ત્રી. [ + જુઓ 'બાજી'.] દારૂખાનું ફોડવું એ. (૨) દારૂખાનું [દુઃખ, પીડા. (૪) ભય

**આ-તંક** (-તઙ્ક) પું. [સં.] રોગ, દર્દ. (૨) તાવ. (૩) (લા.)

**આતંક-નિગ્રહ** (આતઙ્ક-) વિ. [સં.] રોગને કાબૂમાં રાખનાર (ઔષધ વગેરે)

**આતા, ૦જી** પું., બ. વ. [જુઓ 'આતો' + 'જી' (માનાર્થે)] જુઓ 'આતો[૧-૨]'

**આ-તિથિ** વિ. [સં.] તદ્દન અદ્યતન, 'અપ-ટુ-ડેટ' (બો.જ.)

**આતિથેય** વિ. [સં.] અતિથિ-સત્કાર કરનારું. (૨) ન. જુઓ 'આતિથ્ય'.

**આતિથ્ય** ન. [સં.] અતિથિ-સત્કાર, પરોણાગત. (૨) અતિથિની સેવામાં રજૂ કરવાની ચીજવસ્તુ

**આતિથ્ય-કાર** વિ. [સં.] આતિથ્ય—મહેમાનગીરી કરનારું

**આતિથ્ય-ક્રિયા** સ્ત્રી, [સં.] અતિથિ-સત્કાર, મહેમાનગીરી

**આતિથ્ય-ગૃહ** ન. [સં., પું., ન.] મહેમાનને ઉતરવા માટેનું મકાન

**આતિથ્ય-શીલ** વિ. [સં.] પરોણાચાકરી કરવાના સ્વભાવનું

**આતિથ્ય-સત્કાર** પું., **આતિથ્ય-સત્ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] પરોણાચાકરી, મહેમાનગીરી

**આતી(-થી)-પોતી(-થી)** સ્ત્રી. પૂંજી, મૂડી, થાપણ. [**૦ અને ધર્મ-લંગોટી** (રૂ.પ્ર.) થોડી પૂંજી હોય અને ડોળ મોટી પૂંજી હોવાનો]

**આ-તુર** વિ. [સં.] ખૂબ ઉત્સુક, ઉત્કંઠિત, તીવ્ર અભિલાષવાળું. (૨) અધીરું, ઉતાવળું, આકળું. (૩) તત્પર, તૈયાર. (૪) પીડાતું, દુઃખી. (૫) માંદું, બીમાર

**આતુર-તા** સ્ત્રી. [સં.] આતુર હોવાપણું

**આતુર-શાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] માંદાઓને માવજત આપવાનું સ્થાન, 'હૉસ્પિટલ' (ન.દે.)

**આતુર-સંન્યાસ** (-સન્‌ન્યાસ) પું. [સં.] અતિશય માંદગીને

પ્રસંગે કે મરતી વેળા લેવામાં આવતો સંન્યાસ [(દ.કે.).
**આતુરાલય** ન. [+ સં. आलय] જુઓ 'આતુર-શાલા'.
**આતો¹** પું. [સં. आत्मज- > પ્રા. -अत्तअ-] પુત્ર, દીકરો
**આતો²** પું. [સં. आप्तक- > પ્રા. अत्तअ-, જ્ઞાનાદિ ગુણોથી સંપન્ન, પૂજ્ય] દાદાનો બાપ. (૨) કોઈ પણ વૃદ્ધ પુરુષ, વડીલ પુરુષ [વગાડાતું વાદ્ય
**આ-તોદ્ય** ન. [સં.] ચામડાથી મઢેલું–હાથ કે દાંડીથી ઠોકીને
**આત્મ-** [સં. आत्मन् નું સમાસના પૂર્વ-પદમાં 'आत्म'-] જુઓ 'આત્મા.' [જડ વસ્તુથી જુદો પાડનારી સમઝ
**આત્મ-અનાત્મ-વિવેક** પું. [સં., સંધિ વિનાનું રૂપ] આત્માને
**આત્મ-કથની** સ્ત્રી [+ જુઓ 'કથની'], **આત્મ-કથા** સ્ત્રી. [સં.] પોતાની જીવન-કથા, આત્મચરિત-નિરૂપણ, 'ઑટો-બાયોગ્રાફી'
**આત્મ-કર્તવ્ય** ન. [સં.] પોતાની ફરજ
**આત્મ-ગણના** સ્ત્રી. [સં.] પોતાની કિંમત આંકવી એ
**આત્મ-ગત** વિ. [સં.] પોતાના મનની અંદર રહેલું, સ્વગત. (૨) ન. સ્વગત ઉક્તિ. (નાટ્ય.)
**આત્મ-ગતિ** સ્ત્રી. [સં.] પોતે લીધેલો માર્ગ. (૨) મરણ પછીની જીવાત્માની દશા
**આત્મ-ગર્હણા, આત્મ-ગર્હા** સ્ત્રી. [સં.] પોતાની જાતની નિંદા
**આત્મ-ગહ્વર** ન., **આત્મ-ગુહા** સ્ત્રી. [સં.] આત્મારૂપી ગુફા
**આત્મ-ગુણ** પું. [સં.] આત્માનું લક્ષણ. (૨) પોતાનો ગુણ
**આત્મ-ગુપ્ત** વિ. [સં.] આત્મસંયમી
**આત્મ-ગુપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] આત્મ-સંયમ
**આત્મ-ગુરુ** પું. [સં.] પોતે જ પોતાનો ગુરુ–માર્ગદર્શક
**આત્મ-ગોચર** વિ. [સં., પું.] માત્ર આત્મા જ જાણી શકે તેવું [ભિમાન. (૨) જાત-બડાઈ
**આત્મ-ગૌરવ** ન. [સં.] આત્માનું કે પોતાનું ગૌરવ, સ્વા-
**આત્મ-ગ્રાહી** વિ. [સં., પું.] આત્માને પકડનારું. (૨) પોતાને માટે જ લેનારું, સ્વાર્થી, એકલપેટું
**આત્મ-ઘાત** પું. [સં.] પોતાની મેળે અકુદરતી રીતે મરી જવું એ [આત્મઘાત કરનારું
**આત્મ-ઘાતક** વિ. [સં.], **-કી, આત્મ-ઘાતી** વિ. [સં., પું.]
**આત્મ-ચરિત (-ત્ર)** ન. [સં.] પોતાનું આચરણ. (૨) આત્મકથા-નિરૂપણ, 'ઑટોબાયોગ્રાફી'
**આત્મ-ચિત્ર** ન. [સં.] પોતે પોતાના દેહનું દોરેલું ચિત્ર. (૨) (લા.) આત્મ-ચરિત્ર
**આત્મ-ચિંતન** (-ચિન્તન) ન. [સં.] જીવાત્મા–પરમાત્મા વિશેના સતત વિચાર, આત્મતત્ત્વનું ધ્યાન [ફિકર
**આત્મ-ચિંતા** (-ચિન્તા) સ્ત્રી. [સં.] આત્મ-ચિંતન. (૨) જાતની
**આત્મ-ચેતન** ન. [સં.] પોતાથી પોતામાં થતી લાગણી કે સમઝ ['હું' એવું ભાન, અસ્મિતા
**આત્મ-ચૈતન્ય** ન. [સં.] આત્મામાં થતો પ્રકાશ. (૨) 'હું
**આત્મ-છલ** ન. [સં.] જાત-છેતરપીંડી, આત્મ-વંચના
**આત્મ-છિદ્ર** ન. [સં.] પોતાની ખોડ, પંડનો દોષ, આત્મ-દોષ
**આત્મ-જ** વિ. [સં.] (પંડમાંથી થયેલું) સંતાન
**આત્મ-જન** ન [સં., પું.] પોતાના અંગનું માણસ, સ્વજન. (૨) પ્રિય માણસ. (૩) સગું
**આત્મ-જનન** ન. [સં.] પોતામાંથી પોતાથી થતી ઉત્પત્તિ (એક જ વૃક્ષમાં પુંકેસર–સ્ત્રીકેસરથી થતી) [સગી માતા
**આત્મ-જનેતા** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'જનેતા.'] પોતાની મા,
**આત્મ-જન્મા** પું. [સં.] આત્મજ, દીકરો, પુત્ર
**આત્મજા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] દીકરી
**આત્મ-જાત** વિ. [સં.] જુઓ 'આત્મજ.'
**આત્મ-જિજ્ઞાસા** સ્ત્રી. [સં.] પોતાને ઓળખવાની ઇચ્છા. (૨) પોતાને અન્ય-વિષયક જાણવાની થતી ઇચ્છા
**આત્મ-જિજ્ઞાસુ** વિ. [સં.] આત્મ-જિજ્ઞાસા ધરાવનારું
**આત્મ-જીવન** ન. [સં.] આત્મ-ચરિત
**આત્મ-જુગુપ્સા** સ્ત્રી. [સં.] પોતા ઉપર થતો અણગમો
**આત્મ-જેતા** વિ., પું. [સં., પું.] આત્મ-સંયમી
**આત્મ-જ્ઞ** વિ. [સં.] આત્મા-પરમાત્માનું જ્ઞાન ધરાવનાર, આત્મજ્ઞાની [તત્ત્વજ્ઞાન
**આત્મ-જ્ઞાન** ન. [સં.] આત્મા પરમાત્મા વિશેની સમઝ,
**આત્મજ્ઞાની** વિ. [સં., પું.] જેને આત્મજ્ઞાન થયું છે તેવું
**આત્મ-જ્યોતિ** સ્ત્રી. [+ સં. ज्योतिस् ન.] આત્મારૂપી પરમ તેજ
**આત્મ-તત્ત્વ** ન. [સં.] આત્મા કે પરમાત્મા-રૂપી મૂળ દ્રવ્ય
**આત્મતત્ત્વ-જ્ઞ** વિ. [સં.] આત્મજ્ઞાની
**આત્મતત્ત્વવાદી** વિ. [સં., પું.] આત્મા તત્ત્વ છે એવું માનનારું, આત્માના અસ્તિત્વમાં માનનારું
**આત્મતત્ત્વ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] આત્મવિદ્યા, અધ્યાત્મવિદ્યા, બ્રહ્મવિદ્યા, તત્ત્વજ્ઞાન [ત્મિક
**આત્મતત્ત્વ-વિષયક** વિ. [સં.] આત્માને લગતું, આધ્યા-
**આત્મતત્ત્વ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] અધ્યાત્મ-શાસ્ત્ર, 'મેટાફિઝિક્સ'
**આત્મ-તર્પણ** ન. [સં.] આત્માનો–પોતાની જાતનો સંતોષ. (૨) પોતાને ઉદ્દેશી આપવામાં આવતી પાણીની અંજલિ
**આત્મ-તા** સ્ત્રી. [સં.] પોતાપણું, આત્માપણું. (૨) સ્વકીયતા
**આત્મ-તિરસ્કાર** પું., **આત્મ-તિરસ્કૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] પોતાની જાત-પંડ તરફ અણગમાની લાગણી
**આત્મ-તુલ્ય** વિ. [સં.] પોતાની સમાન, પોતાના જેવું
**આત્મ-તુષ્ટ** વિ. [સં.] સંતોષી હૃદયવાળું, આત્મસંતોષી
**આત્મ-તુષ્ટિ** સ્ત્રી., **આત્મ-તોષ** પું. [સં.] આત્મ-સંતોષ
**આત્મ-તૃપ્ત** વિ. [સં.] આત્મ-સંતુષ્ટ
**આત્મ-તૃપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] આત્મ-સંતોષ
**આત્મ-તૃષા** સ્ત્રી. [સં.] (લા.) આત્મ-જિજ્ઞાસા
**આત્મ-તોષણ** ન. [સં.] આત્મ-સંતોષ
**આત્મ-ત્યાગ** પું. [સં.] સ્વાર્થત્યાગ. (૨) આત્મ-ઘાત
**આત્મત્યાગિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] આત્મ-ત્યાગ કરનારી સ્ત્રી
**આત્મ-ત્યાગી** વિ. [સં., પું.] સ્વાર્થત્યાગી. (૨) આત્મઘાતી
**આત્મ-ત્રાણ** ન. [સં.] આત્મ-રક્ષણ, જાત-બચાવ
**આત્મ-ત્વ** ન. [સં.] જુઓ આત્મ-તા'.
**આત્મ-દમન** ન. [સં.] આત્માની ઇચ્છાઓ કચડવાની ક્રિયા, આત્મ-સંયમ [ડિયાલિ-ઝેશન'
**આત્મ-દર્શન** ન. [સં.] આત્મ-સાક્ષાત્કાર, આત્મ-જ્ઞાન, 'સેલ્ફ-
**આત્મ-દર્શી** વિ. [સં., પું.] આત્મજ્ઞાની
**આત્મ-દંડ** (-દણ્ડ) પું., **-ન** ન. [સં.] આત્માને-જાતને દુઃખ

દેવાની ક્રિયા. (બૌદ્ધ.)

**આત્મ-દાન** ન. [સં.] આત્મ-સમર્પણ. (૨) સ્વાર્થ-ત્યાગ

**આત્મ-દીપ્ત** વિ. [સં.] પોતાના તેજથી પ્રકાશેલું

**આત્મ-દીપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] આત્મ-પ્રકાશ

**આત્મ-દૂષણ** ન. [સં.] આત્મ-દોષ [દાખલો

**આત્મ-દૃષ્ટાંત** (-દષ્ટાન્ત) ન. [સં., પું.] પોતાની જાતનો જ

**આત્મ-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] અંતર-નિરીક્ષણ

**આત્મ-દેવ** પું. [સં.] આત્મારૂપી દેવ

**આત્મ-દૈવત** ન. [સં.] આત્માની શક્તિ-તાકાત, આત્મ-બળ

**આત્મ-દોષ** પું. [સં.] પોતાની ભૂલ [લેવાની ક્રિયા

**આત્મદોષ-ક્ષાલન** ન. [સં.] (લા.) પોતાની ભૂલ સુધારી

**આત્મદોષ-જ્ઞ** વિ. [સં.] પોતાની ભૂલ જાણનારું-સમઝનારું

**આત્મ-દ્રોહ** પું. [સં.] પોતે જ પોતાની જાતનું વરવું બોલે કે કરે એ, આત્મ-નિંદા

**આત્મ-દ્રોહી** વિ. [સં., પું.] આત્મ-નિંદક

**આત્મ-ધર્મ** પું. [સં.] આત્માનો ગુણ, આત્માનું લક્ષણ. (૨) પોતાની ફરજ, આત્મ-કર્તવ્ય

**આત્મધર્મ-પરાયણ** વિ. [સં.] આત્મ-ધર્મ બજાવવામાં તત્પર

**આત્મ-ધિક્કાર** પું. [સં.] પોતાની થયેલી ભૂલ માટે પોતાની જાતની પ્રબળ નિંદા

**આત્મ-ધ્યાન** ન. [સં.] આત્મ-તત્ત્વનું એક ચિત્તથી ચિંતન

**આત્મ-નાદ** પું. [સં.] આત્મા-પરમાત્માની લીલાની લગની

**આત્મ-નાશ** પું. [સં.] પોતાનો સંહાર, આત્મ-ઘાત. (૨) જાતની પાયમાલી

**આત્મ-નાશક** વિ. [સં.] આત્મઘાતી

**આમ-નિગ્રહ** પું. [સં.] આત્મ-સંયમ

**આત્મ-નિમગ્ન** વિ. [સં.] આત્મ-ધ્યાન વિશે ડૂબેલું. (૨) (લા.) પોતામાં રચ્યું પચ્યું રહેનારું, સ્વાર્થી

**આત્મ-નિમજ્જન** ન. [સં.] આત્મ-ધ્યાનમાં જ ડૂબી રહેવું એ, આત્મ-ધ્યાન, આત્મલીન-તા

**આત્મ-નિયંત્રિત** (-નિયન્ત્રિત) વિ. [સં.] આત્માના કાબૂમાં રહેલું, પોતે નિયમમાં રાખેલું

**આત્મ-નિયમન** ન. [સં.] આત્મ-સંયમ

**આત્મ-નિયામક** વિ. [સં.] પોતે જ આત્મ-સંયમ કરનારું. (૨) સ્વયં-સંચાલિત, 'ઑટોમૅટિક' (કિ. ઘ.)

**આત્મ-નિરીક્ષણ** ન. [સં.] પોતે પોતાની જાતને વિશે જોવું એ, અંતરવલોકન

**આત્મ-નિરૂપણ** ન. [સં.] પોતા વિશે કહેવું એ

**આત્મ-નિરૂપિત** વિ. [સં.] પોતે-કહેલું-જોયેલું-અનુભવેલું

**આત્મ-નિર્ણય** પું. [સં.] પોતાનો નિશ્ચિત કરેલો અભિપ્રાય, 'સેલ્ફ-ડિટર્મિનેશન' [સ્વ-નિર્ણીત

**આત્મ-નિર્ણીત** વિ. [સં.] જાતે નિર્ણય કર્યો છે તેવું,

**આત્મનિર્ણીત-તા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'આત્મ-નિર્ણય', 'સેલ્ફ-'ડિટર્મિનિઝમ' (અ.ક.)

**આત્મ-નિર્દિષ્ટ** વિ. [સં.] પોતે બતાવેલું-ચીંધેલું

**આત્મ-નિર્દેશ** પું. [સં.] પોતાની જાતનો ઉલ્લેખ, પોતાને વિશે કહેવું એ. (૨) પોતાની મેળે નોંધાઈ ગયું હોય એવી સ્થિતિ, 'સેલ્ફ-રજિસ્ટરિંગ'

**આત્મ-નિર્ભર** વિ. [સં.] જાત ઉપર આધાર રાખનારું, આત્મવિશ્વાસી

**આત્મ-નિવેદન** ન. [સં.] જાતનું સમર્પણ. (૩) આત્મ-સહિત ઐહિક-પારલૌકિક બધું ભગવાનને ધરી દેવાની દીક્ષા. (પુષ્ટિ.) [તેવું. (પુષ્ટિ.)

**આત્મ-નિવેદી** વિ. [સં., પું.] જેણે આત્મનિવેદન કર્યું છે

**આત્મ-નિષ્ઠ** વિ. [સં.] આત્માને લગતું, 'સબ્જેક્ટિવ' (ર. મ.). (૨) પોતાની જાતમાં શ્રદ્ધાવાળું, આત્મવિશ્વાસી. (૩) બ્રહ્મમાં નિષ્ઠાવાળું, મુમુક્ષુ

**આત્મનિષ્ઠ-તા, આત્મ-નિષ્ઠા** સ્ત્રી. [સં.] આત્મનિષ્ઠપણું, 'સ્પિરિચ્યુઆલિટી' (ન.ભો.) [આત્મ-ગર્હણા

**આત્મ-નિંદા** (-નિન્દા) સ્ત્રી. [સં.] પોતાનો દોષ જોવાપણું,

**આત્મને-પદ** ન. [સં.] સંસ્કૃત ભાષામાંનાં ક્રિયાપદોનો અર્થાનુસારી એક પ્રકાર. (વ્યા.)

**આત્મનેપદી** વિ. [સં., પુ.] જેનું આત્મનેપદ છે તેવું (ક્રિયારૂપ). (વ્યા.). (૨) આત્મલક્ષી, 'સબ્જેક્ટિવ' (દ.બા.)

**આત્મ-પક્ષ** પુ. [સં.] પોતાનો પક્ષ

**આત્મપક્ષીય** વિ. [સં.] પોતાના પક્ષનું

**આત્મ-પદાર્થ** પું. [સં.] આત્મ-તત્ત્વ

**આત્મ-પર(૦ક), આત્મ-પરાયણ** વિ. [સં.] પોતાના આત્મામાં તલ્લીન. (૨) (લા.) સ્વાર્થી

**આત્મ-પરિચય** વિ. [સં.] પોતાની ઓળખાણ, પોતાનાં શક્તિ ગુણ દોષ વગેરેનો આપવામાં આવતો ખ્યાલ

**આત્મ-પરિતાપ** પું. [સં.] અંતરનો પશ્ચાત્તાપ

**આત્મ-પરિતોષ** પુ. [સં.] આત્મ-સંતોષ

**આત્મ-પરીક્ષક** વિ. [સં.] પોતાના આત્મા વિશે બારીકીથી તપાસ કરનાર

**આત્મ-પરીક્ષણ** ન., **આત્મ-પરીક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] પોતાના વિશેની બારીક તપાસ, અંતર્જ્ઞાન, 'ઇન્ટ્રોસ્પેક્શન,' 'સાઇકો-મેટ્રી' (મ. ન.)

**આત્મ-પર્યાપ્ત** વિ. [સં.] પોતાને પૂરું થઈ રહે તેટલું. (૨) આત્મ-કેંદ્રિત, આત્મ-નિર્ભર, 'સેલ્ફ-સેન્ટર્ડ' (કિ. ઘ.)

**આત્મ-પીડન** ન. **આત્મ-પીડા** સ્ત્રી. [સં.] પોતાની જાતને અપાતું દુઃખ, પંડની પીડા

**આત્મ-પુષ્ટ** વિ. સં.] પોતાની મેળે જ પોષણ પામેલું

**આત્મ-પૂજક** વિ. [સં.] પોતાની જ વાહવાહ ગાનારું

**આત્મ-પોષણ** ન. [સં.] પોતાનો નિભાવ, પોતાનું ભરણ-પોષણ [(૨) આત્મતેજ, અંતરનું અજવાળું

**આત્મ-પ્રકાશ** પું. [સં.] અંતરના ભાવોને વ્યક્ત કરવા એ.

**આત્મ-પ્રકાશી** વિ. [સં., પું.] આત્મપ્રકાશવાળું

**આત્મ-પ્રતારક** વિ. [સં.] જાતને છેતરનારું

**આત્મ-પ્રતારણા** સ્ત્રી. [સં.] જાત તરફની છેતરપીંડી, આત્મ-વંચના

**આત્મ-પ્રતિજ્ઞા** સ્ત્રી. [સં.] પોતે લીધેલી ટેક

**આત્મ-પ્રતિષ્ઠા** સ્ત્રી. [સં.] આત્મ-ગૌરવ, સ્વમાન

**આત્મ-પ્રતીતિ** સ્ત્રી. [સં.] પોતાના સ્વરૂપનો ખ્યાલ. (૨) આત્માનો સાક્ષાત્કાર. (૩) હૃદયની વિશુદ્ધિ, 'સિન્શિયારિટી' (ન. લ.)

**આત્મ-પ્રત્યય** પું. [સં.] આત્મ-વિશ્વાસ. (૨) આત્માનો સાક્ષાત્કાર

**આત્મ-પ્રદ** વિ. [સં.] આત્માનું—પોતાના સર્વસ્વનું દાન કરનાર

**આત્મ-પ્રદર્શક** વિ. [સં.] હૃદયના ભાવ પ્રગટ કરનાર, 'એક્સ્પ્રેસનિસ્ટિક' (જ. ભ.)

**આત્મ-પ્રદેશ** પું. [સં.] જે અસંખ્ય પ્રદેશ એટલે અવિભાગ અંશોનો આત્મા બનેલો છે તેમાંનો દરેક. (જૈન.) (૨) આત્માની—પોતાની સત્તાનો જેટલો પ્રદેશ છે તે

**આત્મ-પ્રપોષણ** ન. [સં.] જાત સાચવવાપણું, 'સેલ્ફ-કૉન્ઝર્વેશન' (મ. ન.)

**આત્મ-પ્રબોધ** પું. [સં.] આત્મ-જ્ઞાન

**આત્મ-પ્રભ** વિ. [સં.] પોતાના તેજવાળું, આત્મપ્રકાશી

**આત્મ-પ્રભા** સ્ત્રી. [સં.] આત્મ-તેજ ['ઓ'

**આત્મ-પ્રભાવ** પું. [સં.] આત્માની શક્તિ, પોતાનું બળ,

**આત્મ-પ્રમા** સ્ત્રી. [સં.] આત્માનું—આત્મવિષયક ખરું જ્ઞાન

**આત્મ-પ્રમાદ** પું. [સં.] પોતાની ભૂલ

**આત્મ-પ્રયત્ન** પું. [સં.] પોતાની જાત-મહેનત

**આત્મ-પ્રવણ** ન. [સં.] પોતાનું પોતા વિશે પરોવાઈ રહેવું એ. (૨) વિ. પોતામાં પરોવાઈ રહેલું. (૩) આત્મ-પરમાત્મતત્ત્વમાં તલ્લીન રહેતું, આત્મ-પરાયણ—આત્મ-નિષ્ઠ

**આત્મ-પ્રશંસક** (-શંસક) વિ. [સં.] જાતની બડાઈ કરતું, પોતે પોતાનાં જ વખાણ કરતું, આત્મશ્લાઘી

**આત્મ-પ્રશંસા** (-પ્રશંસા) સ્ત્રી. [સં.] જાતવખાણ, આત્મ-શ્લાઘા

**આત્મ-પ્રસિદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] પોતે પોતાની જાહેરાત કરવાની સ્થિતિ

**આત્મ-પ્રાપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] મોક્ષ, મુક્તિ

**આત્મ-પ્રિય** વિ. [સં.] આત્માને કે પોતાને વહાલું. (૨) જેને પોતાનો આત્મા વહાલો છે તેવું [માટેનો સ્નેહ

**આત્મપ્રિય-તા, આત્મ-પ્રીતિ** સ્ત્રી. [સં.] પોતાનો પોતાને

**આત્મ-બલ(-ળ)** ન. [સં.] આત્મ-શક્તિ

**આત્મ-બલિદાન** ન. [સં.] જાત હોમી દેવાની ક્રિયા, સ્વાર્પણ, 'સેલ્ફ-સેક્રિફિસ' (બ. ક. ઠા.) (૨) (લા.) સ્વાર્થ-ત્યાગ

**આત્મ-બહુત્વ-વાદ** પું. [સં.] આત્મા અનેક છે એવો સિદ્ધાંત [માનનાર સિદ્ધાંતી

**આત્મબહુત્વવાદી** વિ. [સં., પું.] આત્મા અનેક છે એવું

**આત્મ-બહુમાન** ન. [સં. પું.] જાતને વિશે ઘણો આદર. (૨) (લા.) શેખી, બડાઈ

**આત્મ-બળ** જુઓ 'આત્મ-બલ'.

**આત્મ-બંધુ** (-બન્ધુ), **આત્મ-બાંધવ** (-બાન્ધવ) પું. [સં.] આત્મ-જ્ઞાન મેળવવામાં સહાયક. (૨) લોહીનું સગું

**આત્મ-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] બીજાને વિશે પોતાપણાની ભાવના. (૨) મારાપણું, મમતા-બુદ્ધિ

**આત્મ-બોધ** પું. [સં.] આત્મ-જ્ઞાન

**આત્મ-બોધક** વિ. [સં.] આત્માના સ્વરૂપનો ખ્યાલ આપનાર

**આત્મ-ભક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] આત્મપ્રિયતા, 'સેલ્ફ-લવ' (દ.બા.). (૨) સ્વાર્થાંધતા

**આત્મ-ભર્ત્સના** સ્ત્રી. [સં.] આત્મ-નિંદા

**આત્મ-ભાન** ન. [સં.] પોતાના સ્વરૂપનો ખ્યાલ, 'સેલ્ફ-કૉન્શિયસનેસ' (ગો.મા.) (૨) પોતાના ગુણદોષની સમજ

**આત્મભાની** વિ. [સં., પું.] આત્મભાનવાળું, 'સેલ્ફ-'કૉન્શિયસ' (આ. બા.)

**આત્મ-ભાવ** પું., **આત્મ-ભાવના** સ્ત્રી. [સં.] અન્ય વિશે આત્મીયતા—પોતાપણાનો ભાવ. (૨) બધાં પ્રાણીઓમાં એક જ આત્મા રહેલો છે તેવો ખ્યાલ, 'હ્યુમિનિટી' (મ. ન.) (૩) એકાત્મકતા, 'પર્સનલ આઇડેન્ટી' (મ. ન.)

**આત્મ-ભૂ** વિ., પું. [સં.] આત્મજ, દીકરો. (૨) કામદેવ. (૩) સ્વયંભૂ, પરબ્રહ્મ. (૪) પરમાત્માથી થયેલ બ્રહ્મા

**આત્મ-ભૂત** વિ. [સં.] પોતાનું થઈ રહેલું, આત્મીય, સ્વકીય [જાતે કરવામાં આવતો ઉપભોગ

**આત્મ-ભોગ** પું. [સં.] આત્મ-બલિદાન, સ્વાર્પણ. (૨)

**આત્મ-મદ** પું. [સં.] જાતનું અભિમાન

**આત્મ-મનન** ન. [સં.] આત્મ-તત્ત્વનું ચિંતન

**આત્મ-મય** વિ. [સં.] સર્વત્ર આત્મા રહેલો છે તેવું

**આત્મ-મર્યાદા** સ્ત્રી. [સં.] પોતાની શક્તિની હદ

**આત્મ-મહત્તા** સ્ત્રી., **આત્મ-મહિમા** પું. [સં.] આપ-વડાઈ, 'સેલ્ફ-ઇમ્પૉર્ટન્સ' (ન. ભો.)

**આત્મ-મંથન** (-મન્થન) ન. [સં.] પરસ્પર વિરોધી વિચારોનું મનમાં થતું ઘમસાણ, જુદા જુદા વિચારોનું આંતરયુદ્ધ

**આત્મમંથન-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] આત્મ-મંથનનો સમય

**આત્મ-માહાત્મ્ય** ન. [સં.] આત્માની પોતાની મોટાઈ, આપ-વડાઈ, આત્મ-મહત્તા [કાબૂમાં લેવારૂપી યજ્ઞ

**આત્મ-યજ્ઞ** પું. [સં.] જાતનું બલિદાન. (૨) ઇંદ્રિયોને

**આત્મ-યોગ** પું. [સં.] જીવનું બ્રહ્મ સાથે—આત્માનું પરમાત્મા સાથે એકરાગપણું, જીવાત્મા અને પરમાત્માનો સંયોગ

**આત્મયોગી** વિ. [સં., પું.] આત્મ-યોગ કરનારું

**આત્મ-રક્ષણ** ન., **આત્મ-રક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] પોતાની જાતનો સર્વ રીતે બચાવ, સ્વ-રક્ષણ

**આત્મરક્ષી** વિ. [સ., પું.] પોતાની જાતનું રક્ષણ કરનારું

**આત્મ-રત** વિ. [સં.] આત્મ-સ્વરૂપમાં હંમેશાં આનંદ લેનારું, આત્મતત્ત્વમાં રમણ કરનારું

**આત્મ-રતિ** સ્ત્રી. [સં.] આત્મસ્વરૂપમાં રમણ, પરમાત્મામાં પ્રીતિ. (૨) સ્વ-પૂજા, 'નર્સિસિઝમ'. (૩) સ્વદેહ-કામુકતા, 'ઑટો-એરોટિઝમ' (દ. બા.)

**આત્મ-રમણ** ન. [સ.] પરમાત્માની સૃષ્ટિસર્જનરૂપી ક્રીડા. (૨) બ્રહ્મપરાયણતા [માત્માત્મક

**આત્મ-રૂપ** વિ. [સં.] પોતા-રૂપ. (૨) પરમાત્મા-રૂપ, પર-

**આત્મ-લક્ષી** વિ. [સં., પું.] પોતા તરફ જ ધ્યાન આપી રહેલું. (૨) જેમાં કર્તાની પોતાની લાગણીઓ મુખ્ય હોય તેવું, સ્વાનુભવરસિક, 'સબ્જેક્ટિવ' (ન. ભો.) (કાવ્ય.)

**આત્મ-લગ્ન** વિ. [સં.] આત્મ-તત્ત્વમાં તલ્લીન. (૨) ન. બે આત્માઓ વચ્ચેનો સંબંધ. (૩) જીવ અને બ્રહ્મતત્ત્વનું ઐક્ય

**આત્મ-લાઘવ** ન. [સં.] પોતાની જાતની હલકાઈ

**આત્મ-લાભ** પું. [સં.] આત્મ-સ્વરૂપની પ્રાપ્તિ

**આત્મ-લીન** વિ. [સં.] જુઓ 'આત્મ-નિમગ્ન'.

**આત્મલીન-તા** સ્ત્રી. [સં.] આત્મ-લીન હોવાપણું

**આત્મ-લેપન** ન. [સં.] જુઓ 'આત્મ-વિલેપન.'
**આત્મ-વત્** ક્રિ. વિ. [સં.] પોતાના જેવું
**આત્મવત્તા** સ્ત્રી. [સં.] પોતાના ઉપરનો કાબૂ, આત્મ-નિગ્રહ, સંયમ
**આત્મ-વધ** પું. [સં.] આત્મ-ઘાત
**આત્મ-વશ, -શ્ય** વિ. [સં.] પોતાને વશ-અધીન, સ્વાધીન
**આત્મ-વંચક** (-વઞ્ચક) વિ. [સં.] જાતને છેતરનારું
**આત્મ-વંચન** (-વઞ્ચન) ન., -ના (-વઞ્ચના) સ્ત્રી. [સં.] પોતાની પોતા પ્રત્યે છેતરપીંડી
**આત્મ-વાદ** પું. [સં.] 'આત્મા છે' એવો મત-સિદ્ધાંત
**આત્મવાદી** વિ. [સં., પું.] આત્મ-વાદમાં માનનારું
**આત્મ-વાન** વિ. [સં. °વાન્ પું.] પોતાની જાત ઉપર કાબૂવાળું. (૨) આત્મ-જ્ઞ. (૩) ચેતનાવાળું
**આત્મ-વિકત્થન** ન., સ્ત્રી. [સં.] આપ-વડાઈનું ગાણું, આત્મ-પ્રશંસા, આત્મ-શ્લાઘા [ખિલવણી
**આત્મ-વિકાસ** પું. [સં.] પોતાની જાતનો વિકાસ, પોતાની
**આત્મ-વિગ્રહ** પું. [સં.] જાતભાઈઓ વચ્ચેની લડાઈ, આંતર-વિગ્રહ, 'સિવિલ વૉર' (ન.લ.)
**આત્મ-વિચાર** પું. [સં.] આત્મ-પરમાત્મ-તત્ત્વ વિશેનો વિચાર, આત્મ-તત્ત્વ વિશે મનન
**આત્મ-વિચ્છેદ** પું. [સં.] બીજાઓથી પોતાની જાતને અલગ રાખવાની વૃત્તિ, 'કૉન્શિયસનેસ ઑફ સેલ્ફ'
**આત્મ-વિજ્ઞાન** ન. [સં.] આત્મ-પરમાત્મ-તત્ત્વ વિશેની વિદ્યા, પર-જ્ઞાન
**આત્મ-વિડંબન** (-ડમ્બન) ન., -ના સ્ત્રી. [સં.] પોતાની જાત વિશેની ગૂંચવણ. (૨) પોતે બીજાનો હાંસીપાત્ર બને એવી સ્થિતિ, 'સેલ્ફ-કન્ડેમ્નેશન' (મ.ન.)
**આત્મ-વિદ** વિ. [+સં. विद्] આત્મજ્ઞ, આત્મજ્ઞાની,
**આત્મ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] આત્મ-પરમાત્મ-તત્ત્વનો જેમાં વિચાર છે તેવું શાસ્ત્ર, અધ્યાત્મ-વિદ્યા
**આત્મ-વિનાશ** પું. [સં.] પોતાની જાતનો સર્વનાશ, પોતાની પાયમાલી. (૨) આત્મ-ઘાત, આત્મ-વિલેપન
**આત્મ-વિનિગ્રહ** પું. [સં.] મનની વૃત્તિઓનો નિરોધ, ઇંદ્રિયો પરનો સંયમ [સિદ્ધાંત
**આત્મ-વિભુત્વ-વાદ** પું. [સં.] આત્મા વિભુ છે એવો મત-
**આત્મવિભુત્વવાદી** વિ. [સં., પું.] આત્મા વિભુ છે એવા મતમાં માનનારું [શક્તિ
**આત્મ-વિભૂતિ** સ્ત્રી. [સં.] પ્રાણની દિવ્ય એટલે અલૌકિક
**આત્મ-વિરુદ્ધ** વિ. [સં.], **આત્મ-વિરોધી** વિ. [સં., પું.] આત્માથી વિરુદ્ધ, આત્માનો વિરોધ કરનારું. (૨) પોતાનું અહિત કરનારું ['ઇન્ડિવિજ્યુઆલિટી' (ન.ભો.)
**આત્મ-વિલક્ષણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] પોતાનો ખાસ ગુણ, વ્યક્તિત્વ,
**આત્મ-વિલય** પું. [સં.] મોક્ષ, મુક્તિ
**આત્મ-વિલીન** વિ. [સં.] પોતામાં મગ્ન થયેલું, પોતા સિવાય જેને બીજું કાંઈ નથી રહ્યું તેવું
**આત્મવિલીન-તા** સ્ત્રી. [સં.] આત્મવિલીન હોવાપણું
**આત્મ-વિલેપન** ન. [સં.] પોતાને ભૂંસી નાખવાપણું, આત્મ-ઘાત, 'સેલ્ફ-એફેસમેન્ટ' (ન.ભો.)

**આત્મ-વિવૃદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] આત્માની ઉન્નત દશા
**આત્મ-વિશ્વાસ** પું. [સં.] પોતાની જાત ઉપરનો ભરોસો, આત્મ-શ્રદ્ધા, 'સેલ્ફ-કૉન્ફિડન્સ' (ર.વા.)
**આત્મવિશ્વાસી** વિ. [સં., પું.] આત્મવિશ્વાસવાળું
**આત્મ-વિષય** પું. [સં.] આત્મા સંબંધી બાબત
**આત્મવિષયક** વિ. [સં.] આત્મા સંબંધી, આત્માને લગતું
**આત્મ-વિસર્જન** ન. [સં.] આત્મઘાત. (૨) સ્વાર્થત્યાગ. (૩) ભાન ભૂલી જવાપણું
**આત્મ-વિસ્તાર** પું. [સં.] પોતાના આત્મ-સ્વરૂપનું વિસ્તરણ, 'સેલ્ફ-પ્રોજેક્શન' (અ.રા.)
**આત્મ-વિસ્મરણ** ન., **આત્મ-વિસ્મૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] પોતાને ભૂલી જવાપણું, પંડ વિશે ધ્યાન ન રાખવાપણું
**આત્મ-વિહાર** પું. પું. [સં.] આત્માના આનંદમાં મશગૂલ હોવાપણું
**આત્મ-વૃત્ત** ન., **આત્મવૃત્તાંત** (-વૃત્તાન્ત) પું. [+સં. वृत्त +अन्त] પોતાની જાતને લગતો અહેવાલ
**આત્મ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] આત્મામાં મનને પરોવવું એ. (૨) આજીવિકાનું સાધન
**આત્મ-વૃદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] પોતાની જાતની ઉન્નતિ. (૨) પોતાનાં વધારીને વખાણ કરવાં એ, આપ-વડાઈ ગાવી એ
**આત્મ-વેગ** પું. [સં.] પોતાનો વેગ
**આત્મવેગી** વિ. [સં., પું.] પોતાની મેળે હાલતું ચાલતું, 'ઑટોમૅટિક' (હ. દ્વા.) (૨) મનના જેવા વેગવાળું
**આત્મ-વેત્તા, આત્મ-વેદી** વિ. [સં., પું.] આત્મા વિશે-આત્મ-સ્વરૂપ વિશે જ્ઞાન ધરાવનાર, આત્મ-વિદ
**આત્મ-વ્યાપી** વિ. [સં., પું.] પોતામાં લીન રહેનાર, આત્મ-નિમગ્ન, આત્મ-લીન, 'સેલ્ફ-સેન્ટર્ડ'
**આત્મ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] આત્મ-બળ, મનોબળ
**આત્મ-શંકી** (-શઙ્કી) વિ. [સં., પું.] પોતાની જાતને વિશે શંકા ધરાવનાર, પોતે પોતાનો જ ભરોસો ન કરે તેવું
**આત્મ-શાસન** ન. [સં.] રાજ્યશાસન દેશના જ લોકોના હાથમાં હોય એવી સ્થિતિ, સ્વયંશાસન, સ્વરાજ્ય, 'ઑટોનોમી' (ચં. ન.) [સંતોષ
**આત્મ-શાંતિ** (-શાન્તિ) સ્ત્રી. [પું.] મનની શાંતિ, આત્મ-
**આત્મ-શિક્ષણ** ન. [સં.] જાત-કેળવણી
**આત્મ-શુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] આત્માની પવિત્રતા (જે મન અને ઇંદ્રિયો ઉપરના સંયમથી શક્ય છે). (૨) આત્મ-શોધન
**આત્મ-શોધન** ન. [સં.] પોતામાં રહેલા દોષો દૂર કરવા-પણું, આત્મ-શુદ્ધિ
**આત્મ-શ્રદ્ધા** સ્ત્રી. [સં.] આત્મ-વિશ્વાસ
**આત્મ-શ્રેય** ન. [+સં. श्रेयस्] આત્માનું કલ્યાણ. (૨) પોતાનું ભલું-મંગલ [કરવી એ
**આત્મ-શ્લાઘા** સ્ત્રી. [સં.] જાતનાં વખાણ, આપ-વડાઈ
**આત્મશ્લાઘી** વિ. [સં., પું.] આપ-વડાઈ કરનારું
**આત્મ-સદૃશ, આત્મ-સમ** વિ. [સં.] પોતાના જેવું
**આત્મ-સમર્થન** ન. [સં.] પોતે રજૂ કરેલી વાતને જાતે જ પોષણ આપવું એ, પોતાના શબ્દોને પોતે પુષ્ટિ આપવી એ
**આત્મ-સમર્પણ** ન. [સં.] પોતાનું સર્વ કાંઈ પ્રભુને યા

અન્ય કોઈને અર્પણ કરવાની ક્રિયા, આત્મ-નિવેદન

**આત્મ-સમાદર** પું. [સં.] પોતાની જાતને માટે માનની લાગણી

**આત્મ-સમૃદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] જ્ઞાન દર્શન ચારિત્ર્ય અને તપરૂપી લક્ષ્મી, આત્માની ઉન્નત દશા. (જૈન.) [આત્મ-સૃષ્ટિ

**આત્મ-સર્જન** ન. [સં.] પોતાની પ્રેરણાથી રચવાપણું,

**આત્મ-સંકોચ** (-સઙ્કોચ) પું. [સં.] અતડાપણું

**આત્મસંકોચી** (-સઙ્કોચી) વિ. [સં., પું.] અતડું, સંકોચ-શીલ, 'ઇન્સ્યુલર' (ન. ભો.)

**આત્મ-સંગોપન** (-સઙ્ગોપન) [સં.] પોતાની જાતને ઢાંક-વાનું-છુપાવવાનું કાર્ય

**આત્મ-સંતાન** (-સન્તાન) ન. [સં.] પોતાનું ઔરસ બાળક

**આત્મ-સંતુષ્ટ** (-સન્તુષ્ટ) વિ. [સં.] આત્મ-સંતોષ રાખનારું

**આત્મ-સંતોષ** (-સન્તોષ) પું. [સં.] જે કાંઈ મળ્યું તેમાં પ્રસન્નતા અનુભવવાપણું [તેમાં સંતોષ-પ્રસન્નતા માનનારું

**આત્મસંતોષી** (-સન્તોષી) વિ. [સં., પું.] જે કાંઈ મળ્યુ

**આત્મ-સંપત્તિ** (-સમ્પત્તિ) સ્ત્રી. [સં.] પોતાનાં ધન દોલત. (૨) આંતરિક વિભૂતિ યા બળ

**આત્મ-સંપન્ન** (-સમ્પન્ન) વિ. [સં.] બુદ્ધિ ચારિત્ર્ય સંયમ જેવા ગુણ ધરાવનારું

**આત્મ-સંપ્રાપ્તિ** (-સમ્પ્રાપ્તિ) સ્ત્રી. [સં.] આત્મ-સિદ્ધિ

**આત્મ-સંબદ્ધ** (-સમ્બદ્ધ) વિ. [સં.] પોતાની જાત સાથે સંબંધવાળું, અંગત, 'પર્સનલ' (મ.ન.)

**આત્મ-સંભાષણ** (-સમ્ભાષણ) ન. [સં.] સ્વગત બોલવામાં આવે એ, સ્વગતોક્તિ, 'સૉલિલોક્વી'

**આત્મ-સંભ્રમ** (-સમ્ભ્રમ) પું. [સં.] પોતાની જાતને માટેનો અવિશ્વાસ [પોતાનો આદર કરવાની ક્રિયા

**આત્મ-સંમાન** (-સમ્માન) ન. [સં., પું.] પોતાની જાતથી

**આત્મ-સંયમ** (-સંય્યમ) પું., **-મન** (-સંય્યમન) ન. [સં.] ઇદ્રિયો ઉપરનો કાબૂ, ઇંદ્રિય-નિગ્રહ [કરનાર

**આત્મ-સંયમી** (-સંય્યમી) વિ. [સં., પું.] આત્મસંયમ

**આત્મ-સંરક્ષણ** (-સંરક્ષણ) ન. [સં.] પોતાની જાતનો બચાવ કરવાની ક્રિયા

**આત્મ-સંવિદ** (-સંવ્વિદ) સ્ત્રી. [સં. °संविद्] આત્મ-ભાન, 'સેલ્ફ-કૉન્શિયસનેસ' (કે.હ.), 'ઇન્ટ્રોસ્પેક્શન' (કે.હ.)

**આત્મ-સંવેદન** (-સંવ્વેદન) ન. [સં.] 'હું છું' એવો ખ્યાલ, અસ્મિતા, 'સેલ્ફ-કૉન્શિયસનેસ' (ન.ભો.)

**આત્મ-સંશોધન** (-સંશોધન) ન. [સં.] તપ વગેરેથી મનની શુદ્ધિ કરવાની ક્રિયા

**આત્મ-સંશ્રય** (-સંશ્રય) પું. [સં.] પોતા ઉપર રાખવામાં આવતો આધાર, 'સેલ્ફ-રિલાયન્સ'

**આત્મ-સંસ્કાર** (-સંસ્કાર) પું., **આત્મ-સંસ્કૃતિ** (-સંસ્કૃતિ) સ્ત્રી. [સં.] ઇદ્રિયદમન વગેરેથી કરવામાં આવતું આત્માનું સંસ્કરણ

**આત્મ-સંસ્થ** (-સંસ્થ) વિ. [સં.] આત્માને વિશે રહેલું

**આત્મ-સાક્ષાત્કાર** પું. [સં.] આત્માનું સીધેસીધું થયેલું જ્ઞાન, 'સેલ્ફ-રિયાલિઝેશન' [સાથે એકાત્મક

**આત્મ-સાત** ક્રિ.વિ. [સં.] સંપૂર્ણ રીતે પોતાનું, આત્માની

**આત્મ-સાધન** ન. [સં.] આત્માનો ઉદ્ધાર થાય એ દિશાની કાર્યપ્રક્રિયા [સાધવાની પ્રક્રિયા

**આત્મ-સાધના** સ્ત્રી. [સં.] પરમાત્મ-તત્ત્વ સાથે એકાત્મકતા

**આત્મ-સિદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] આત્મ-પ્રાપ્તિ, આત્મ-સાક્ષાત્કાર, 'સેલ્ફ-રિયાલિઝેશન' [સુખ, નિજાનંદ. (૩) પરમાનંદ

**આત્મ-સુખ** ન. [સં.] પોતાનું સુખ. (૨) આત્મ-સંપ્રાપ્તિનું

**આત્મ-સૂચિત** વિ. [સં.] સભાનતાથી સૂચવાયેલું

**આત્મ-સૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] આત્મ-સર્જન. (૨) પોતાની રચેલી દુનિયા [જીવનું કલ્યાણ થાય તેવાં કામ કરવાં એ

**આત્મ-સેવા** સ્ત્રી. [સં.] પોતાની જાતની સેવાચાકરી. (૨)

**આત્મ-સ્તુતિ** સ્ત્રી. [સં.] આપ-વખાણ, આત્મ-શ્લાઘા

**આત્મ-સ્થ** વિ. [સં.] જુઓ 'આત્મ-સંસ્થ'.

**આત્મ-સ્થાપના** સ્ત્રી. [સં.] પોતાપણાને આપવામાં આવેલી અગ્રતા, સ્વ-પ્રતિપાદન, 'સેલ્ફ-એસર્શન'

**આત્મ-સ્થિત** વિ. [સં.] આત્મલક્ષી, 'સબ્જેક્ટિવ' (જ્ઞા.બા.)

**આત્મ-સ્થિરતા** સ્ત્રી. [સં.] આત્માનું સ્થિરપણું [વિચાર

**આત્મ-સ્ફુરણ** ન., **-ણા** સ્ત્રી. [સં.] આપોઆપ ફૂટી આવતો

**આત્મ-સ્ફુરિત** વિ. [સં.] આપોઆપ સ્ફુરેલું

**આત્મ-સ્વરૂપ** ન. [સં.] આત્માનું રૂપ, આત્માનું લક્ષણ. (૨) આત્માની સાથે એકાત્મકતા

**આત્મ-હત્યા** સ્ત્રી. [સં.] આપ-ઘાત, આત્મ-ઘાત

**આત્મ-હત્યારું** વિ. [+ જુઓ 'હત્યારું.'] આત્મ-ઘાત કરનારું, આત્મ-ઘાતક

**આત્મ-હિત** ન. [સં.] આત્માનું ભલું, પોતાનું ભલું

**આત્મ-હિતૈષી** વિ. [સં., પું.] પોતાનું ભલું ઇચ્છનારું

**આત્મ-હિંસા** (-હિંસા) સ્ત્રી. [સં.] આપ-ઘાત

**આત્મા** પું. [સં., आत्मन्- સમાસના પૂર્વપદ તરીકે 'આત્મ'-] ચૈતન્ય સ્વરૂપ તત્ત્વ, જીવ. (૨) પરમ તત્ત્વરૂપ પરમાત્મા, પરબ્રહ્મ. (૩) અંતર્યામી તત્ત્વ. (૪) (લા.) પોતાની જાત, 'સેલ્ફ'. (૫) મન, અંતઃકરણ, 'કૉન્શિયન્સ' (અં. સા.) (૬) હું. પોતે-ભાવ, 'ઈગો' (દ. બા.). (૭) તત્ત્વ, સત્ત્વ, અર્ક. (૮) પ્રાણ

**આત્માકાર** વિ. [+ સં. आ-कार] આત્માના જેવું

**આત્માગાર** ન. [+ સં. अगार] આત્માનું રહેવાનું સ્થાન, હૃદયસ્થાન

**આત્માદર** પું. [+ સં. आ-दर] આત્મ-સમાદર

**આત્માદેશ** પું. [+ સં. आ-देश] અંતઃકરણમાં ઊઠતો આત્માનો અવાજ, અંતઃકરણમાં રહેલી વિવેક-બુદ્ધિ

**આત્માધીન** વિ. [+ સં. अधीन] આત્માને વશ રહેલું, સ્વાધીન [પરમાનંદ

**આત્માનંદ** (-નન્દ) પું. [+ સં. आ-नन्द] નિજાનંદ. (૨)

**આત્માનંદી** (-નન્દી) વિ. [+ સં. आनन्दी, પું.] નિજાનંદ-પરમાનંદમાં મસ્ત

**આત્માનાત્મ** ન. [+ સં. अनात्मम्] ચેતન અને જડ

**આત્માનાત્મ-વિચાર** પું. [સં.] ચેતન અને જડ વિશેની વિચારણા [રહેલા તફાવતનો ખ્યાલ

**આત્માનાત્મ-વિવેક** પું. [સં.] ચેતન અને જડ તત્ત્વ વચ્ચે

**આત્માનુભવ** પું. [+ સં. अनुभव], **આત્માનુભૂતિ** સ્ત્રી.

[+ સં. अनुभूति] જાતે મેળવેલો અનુભવ. (૨) આત્મ-તત્ત્વ વિશેનું જ્ઞાન, 'સેલ્ફ-રિયાલિ-ઝેશન' (બ. ક. ઠા. દ. બા.) [પંડના જેવું

**આત્માનુરૂપ** વિ. [+ સં. अनुरूप] પોતાને મળતું આવતું,

**આત્માનુસંધાન** (-સન્-ધાન) ન. [+ સં. अनु-संधान] મનનું જીવની સાથે જોડાણ. (૨) આત્મ-ભાન

**આત્માન્વેષણ** ન. [+ સં. अन्वेषण] આત્મ-તત્ત્વ શું છે એ દિશામાં કરવામાં આવતી ખોજ [કરેલો ગુનો

**આત્માપરાધ** પું. [+ સં. अपराध] પોતાનો ગુનો, જાતે

**આત્માપહાર** પું. [+ સં. अप-हार] છુપાઈ જવું એ

**આત્માભિનિવેશ** પું. [+ સં. अभि-निवेश] પત્ની-સંતાનો-સગાંવહાલાં વગેરેમાં પોતાપણાનો ખ્યાલ

**આત્માભિમાન** ન. [+ સં. अभि-मान પું.] મગરૂરી, હુંપદ, આપ-વડાઈ [પદવાળું, આપવડાઈ બતાવનાર

**આત્માભિમાની** વિ. [+ સં. अभिमानी પું.] મગરૂર, હું-

**આત્માભિમુખ** વિ. [+ સં. अभि-मुख] આત્મ-પરમાત્મ-ચિંતનમાં લીન, અંતર્મુખ

**આત્માભિવ્યક્તિ** સ્ત્રી. [+ સં. अभि-व्यक्ति] પોતાના સ્વ-રૂપને સ્પષ્ટ કરવાની ક્રિયા, 'સેલ્ફ-એક્સ્પ્રેશન' (અ.રા.)

**આત્માભ્યાસ** પું. [+ સં. अभ्यास] આત્માને ઓળખવા કરવામાં આવતું પરિશીલન

**આત્મારામ** વિ. [+ સં. आ-राम] આત્મપરમાત્મ-તત્ત્વ વિશેનો આનંદ લેનાર, પોતાનો પોતામાં આનંદ લેનાર

**આત્માર્થ** પું. [+ સં. अर्थ] પોતાનો હેતુ. (૨) ક્રિ. વિ. પોતાને માટે, આત્માર્થે [કરનાર

**આત્માર્થી** વિ. [+ સં. अर्थी પું.] આત્મ-તત્ત્વની ખોજ

**આત્માર્થે** ક્રિ. વિ. [જુઓ સં. आत्मार्थ + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] જુઓ 'આત્માર્થ(૨).'

**આત્માર્પણ** ન. [+ સં. अर्पण] પોતાની કુરબાની, સ્વાર્પણ

**આત્માવલંબન** (-લમ્બન) ન. [+ સં. अव-लम्बन] પોતાની જાત ઉપરનો આધાર, સ્વાવલંબન, સ્વાશ્રય

**આત્માવલંબી** (-લમ્બી) વિ. [+ સં. अवलम्बी પું.] સ્વાવ-લંબી, સ્વાશ્રયી [સાક્ષાત્કાર, 'સેલ્ફ-રિયાલિ-ઝેશન'

**આત્માવલોકન** ન. [+ સં. अव-लोकन] આત્મ-દર્શન, બ્રહ્મ-

**આત્માવસ્થા** સ્ત્રી. [+ સં. अव-स्था] પોતાની-પંડની દશા

**આત્માશ્રય** પું. [+ સં. आ-श्रय] પોતાનો પંડનો આશરો, સ્વાધીનતા, સ્વાશ્રય. (૨) સાધ્યને પક્ષનો આશ્રય (શા. વિ.) (તર્ક.) [લંબી

**આત્માશ્રયી** વિ. [+ સં. आश्रयी પું.] સ્વાશ્રયી, સ્વાવ-

**આત્માહુતિ** સ્ત્રી. [+ સં. आ-हुति] આત્મ-બલિદાન, આત્મ-ભોગ [અંદર રહેલું, મનમાં રહેલું

**આત્માંતર્ગત** (-ત્માન્ત-) વિ. [+ સં. अन्तर्गत] આત્માની

**આત્મિક** વિ, [સં. आत्मन् + इक ત.પ્ર.; સં. માં આ રૂપ જાણીતું નથી] જુઓ 'આત્મીય.' ['આત્મીય-તા'.

**આત્મિક-તા** સ્ત્રી. [જુઓ 'આત્મિક' + સં., ત.પ્ર.] જુઓ

**આત્મીય** વિ. [સં.] આત્માને લગતું. (૨) પોતાનું, સ્વકીય. (૩) (લા.) અત્યંત નિકટનું (સ્વજન)

**આત્મીય-તા** સ્ત્રી. [+ સં. ત., પ્ર.] આત્મીયપણું

**આત્મેતર** વિ. [+ સં. इतर] આત્મા સિવાયનું. (૨) પોતાના સિવાયનું. (૩) બિન-અંગત, 'નૉન-પર્સનલ'

**આત્મૈક્ય** ન. [+ સં. ऐक्य] આત્માની એકતા, અનન્યતા, 'કૉમ્યુનિયન' [કહે એ પ્રકારનું કથન

**આત્મોક્તિ** સ્ત્રી. [+ સં. उक्ति] સ્વગતોક્તિ, પોતે પોતાને

**આત્મોત્કર્ષ** પું. [+ સં. उत्कर्ष] પોતાની જાતની ચડતી, પંડની આબાદી. (૨) આત્માનું ઊર્ધ્વીકરણ

**આત્મોત્થિત** વિ. [+ સં. उत्थित] પોતાની મેળે ચડતી પામેલું [(૨) પોતાનો જન્મ

**આત્મોત્પત્તિ** સ્ત્રી, [+ સં. उत्पत्ति] આત્માની ઉત્પત્તિ.

**આત્મોત્સર્ગ** પું. [+ સં. उत्सर्ग] પંડનું સમર્પણ. (૨) આત્મ-વિસર્જન, પ્રાણ-ત્યાગ

**આત્મોદય** પું. [+ સં. उदय] પોતાનું કલ્યાણ, પંડની ચડતી

**આત્મોદાહરણ** ન. [+ સં. उदा-हरण] જાતનો દાખલો, આત્મ-દૃષ્ટાંત [(૨) મોક્ષ, મુક્તિ

**આત્મોદ્ધાર** પું. [+ સં. उद्धार] જીવાત્માનું ઊર્ધ્વીકરણ.

**આત્મોદ્રેક** [+ સં. उद्रेक] હૃદયની લાગણીનો ઊભરો

**આત્મોન્નતિ** સ્ત્રી. [+ સં. उन्नति] આત્માનું ઊર્ધ્વીકરણ. (૨) પોતાની ચડતી

**આત્મોપકાર** પું. [+ સં. उप-कार] પોતાનું ભલું કરવાની ક્રિયા, સ્વલાભ

**આત્મોપકારક** વિ. [સં.], **આત્મોપકારી** વિ. [+ સં. उपकारी પું.] પોતાનું ભલું કરનાર

**આત્મોપમ** વિ. [+ સં. उपमा, બ.વ્રી.] પોતાના જેવું

**આત્મોપાર્જિત** વિ. [સં. उपार्जित] જાતે મેળવેલું

**આત્મોપાસન** ન. [+ સં. उपासन], -ના સ્ત્રી. [+ સં. उपासना] આત્મતત્ત્વની વિધિપૂર્વકની ભક્તિ

**આત્મોલ્લાસ** પું. [સં. उल्लास] આત્માનંદ. (૨) હૃદયની પ્રફુલ્લતા [ગણવાપણું

**આત્મૌપમ્ય** ન. [+ સં. औपम्य] બધાંને પોતાના જેવાં

**આત્મ્ય** વિ. [સં.] પોતાનું

**આત્યંતિક** (આત્યન્તિક) વિ. [સં.] સતત, અનંત. (૨) અત્યંત, પુષ્કળ. (૩) છેવટનું, આખરનું. (૪) (લા.) શાશ્વત, હંમેશનું, કાયમનું

**આત્યંતિક-તા** (આત્યન્તિકતા) સ્ત્રી. [સં.] આત્યંતિકપણું

**આત્યંતિકી** (આત્યન્તિકી) વિ., સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'આત્યં-તિક'. [ઋષિનો વંશજ. (૩) દત્તાત્રેય. (સંજ્ઞા.)

**આત્રેય** પું. [સં.] અત્રિ ઋષિનો પુત્ર. (સંજ્ઞા.) (૨) અત્રિ

**આત્રેયી** સ્ત્રી. [સં.] અત્રિગોત્રની સ્ત્રી. (૨) અનસૂયા. (સંજ્ઞા.)

**આથ**[1] (-થ્ય) સ્ત્રી. [સં. अर्थ > પ્રા. अत्थ પું.] દોલત, પૂંજી, મૂડી, થાપણ. (૨) (લા.) મદદ, સહાય. (૩) ખેડનાં ઓજાર. (૪) વસવાયાંને આપવામાં આવતું વાર્ષિક મહેનતાણું

**આથ**[2] ન. સીતાફળ

**આથ**[3] પું. જુઓ 'આથો'-'આંથો'.

**આથડી(-ણી)** સ્ત્રી. સીતાફળનું ઝાડ, સીતાફળી

**આથડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આથડવું'.] અથડામણ, અફ-

જામણ, ટિચામણ. (૨) રખડપટ્ટી, રઝળપાટ. (૩) લડાઈ, ઝઘડો. (૪) શ્રમ, હાલાકી. (૫) અડચણ, હરકત

**આથડવું** અ.ક્રિ. [રવા.] અથડાવું, અફળાવું, ટિચાવું. (૨) રખડવું, રઝળવું, ભટકવું. (૩) ઝઘડો કરવો, લડી પડવું, આખડવું. (૪) (લા.) ફાંફાં મારવાં. **અથડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આથડાઉ** વિ. [જુઓ 'આથડવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ.પ્ર.] રખડાઉ, રઝળાઉ, ભટકણ, આથડનારું

**આથડિયું** ન. [જુઓ 'આથડવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] ગોથું, લથડિયું, અડબડિયું. (૨) (લા.) ફાંફું

**આથણું** જુઓ 'આંથણું'.

**આથ-પોથ(-ત)** (આશ્ય-પોશ્ય, -ત્ય) જુઓ સ્ત્રી. 'આથ[૧].'

**આથમવું** અ.ક્રિ. [સં. अस्तम् + एति > પ્રા. अत्थमइ દ્વારા 'अत्थम-' અંગ] ક્ષિતિજની નીચે અદૃશ્ય થવું–ન દેખાવું, અસ્ત પામવું. (૨) (લા.) પડતી દશામાં આવવું, અવનતિ પામવું. (૩) લોપ પામવો, નાશ પામવું

**આથમણું** વિ. [સં. अस्तमनक- > પ્રા. अत्थमणअ- ન., ઉપરથી] જે દિશામાં સૂર્ય-ચંદ્ર અને તારામંડળ આથમતાં જોવામાં આવે છે તે દિશાનું

**આથર** પું. [સં. आ-स्तर -> પ્રા. अत्थर] નીચે પાથરવાનું જાડું પાથરણું. (૨) ગધેડા ઉપર નાખવાની ડળી. (૩) બૂંગણ, મોદ. (૪) અનાજની ખાણમાં અનાજ બગડી ન જાય એ માટે એની નીચે બાજરાની કે બીજી કડબના પૂળાનો કરવામાં આવતો થર

**આથરણ** ન. [સં. आस्तरण > પ્રા. अत्थरण] પાથરણું, બૂંગણ, જાજમ. (૨) ઓછાડ, પથારી ઉપરની ચાદર. (૩) પથારી, બિસ્તરો

**આથરવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'આથર'.] પાથરવું, બિછાવવું. (૨) ઢાંકવું. (૩) છાંદવું, મોઢવું કરવું. (૪) ગંજી બનાવવી, પૂળા ગોઠવવા [પાથરણું

**આથરિયું** ન. [જુઓ 'આથર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] નાનું

**આથરો** પું. [જુઓ 'આથર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] વાસણ પકવવા માટે બનાવેલો કાંટા કે કૂચાનો થર

**આથર્વણ** વિ. [સં.] અથર્વવેદને લગતું. (૨) અથર્વવેદનો અભ્યાસ કરનાર. (૩) અથર્વવેદ જાણનાર. (૪) અથર્વવેદ પ્રમાણે વિધિ કરાવનાર

**આથર્વણિક** વિ. [સં.] અથર્વવેદ જાણનાર

**આથલી** ક્રિ.વિ. [ગ્રા.] ફરી વાર

**આથ-વારો** (આશ્ય-) પું. [જુઓ 'આથ[૧]' + 'વારવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] એક જાતનો કર

**આથવું** જુઓ 'આંથવું'.

**આથા** જુઓ 'આથ.[૧]'

**આથિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] આથવાળું, દોલતવાળું. (૨) ન. ગામ તરફથી પસાયતાં આપી વસાવેલું વાળંદ ધોબી મોચી જેવું કારીગર વસવાયું

**આથિયું-પોથિયું** ન. [+ જુઓ 'પોથિયું.'] વસવાયું કે માગણ

**આથી-પોથી** જુઓ 'આતી-પોતી'.

**આથે, ૦થ** ક્રિ.વિ. [ગ્રા.] અટકળે, અડેડે, કલ્પનાથી

**આદ-અનાદ-વાણી** સ્ત્રી. [સં. आदि-अनादि + સં.] આદ્ય વાણી, સૌથી પહેલી નીકળેલી વાણી, પ્રારંભની કવિતા [અભ્યાસ

**આદત** સ્ત્રી. [અર.] ટેવ. સ્વભાવ, ખાસિયત. (૨) મહાવરો,

**આદતી** વિ. [અર. + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] હંમેશની ટેવવાળું

**આદમ** પું. [અર.] સૃષ્ટિનો સૌથી પહેલો જન્મેલો પુરુષ. (ઇસ્લામ.) [**૦કાકાના સોયદોરા** (રૂ. પ્ર.) 'આદમ સોય' નામની એક વનસ્પતિ. **૦બાવા** (રૂ. પ્ર.) પુરાણ પુરુષ. (૨) ઘરડો માણસ. **બાવા આદમનો વખત** (રૂ. પ્ર.) ઘણો જૂનો વખત, અતિ પ્રાચીન કાલ]

**આદમ-ખોર** વિ. [+ ફા. પ્ર.] માણસને મારી ખાઈ જનારું. માણસખાઉ, (૨) ન. ઘોરખોદિયું, બૂટડું [માણસજાત

**આદમ-જાત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'જાત'.] મનુષ્યજાતિ,

**આદમ-જાદ** વિ. [+ અર. ઝાદ્] આદમના વંશનું સંતાન, માણસ [રમત, દમગોટીલો

**આદમજીનો ફોરદો** પું. (રૂ. પ્ર.) કૂંડાળામાં બેસી રમાતી

**આદમ-સોય** ન. જુઓ 'આદમ કાકાના સોયદોરા.'

**આદમિયત** સ્ત્રી. [અર. આદમિય્યત્] ઇન્સાનિયત. માણસાઈ, માનવતા. (૨) સભ્યતા. (૩) ભલમનસાઈ. [**૦ ઊઠી જવી** (રૂ. પ્ર.) જંગલી થવું. (૨) રીતભાત ભૂલી જવી. (૩) સ્વભાવ ગુમાવવો. **૦ કરવી** (રૂ. પ્ર.) વિવેકથી વર્તવું. **૦ પકડવી, ૦ શીખવી** (રૂ. પ્ર.) સભ્ય થવું. (૨) સુધરેલ થવું]

**આદમી** પું. [+ ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] માણસ, મનુષ્ય. (૨) પુરુષ, નર. (૩) (લા.) ધણી, પતિ, ખાવિંદ (૪) [સુ.] નોકર

**આ-દર** પું. [સં.] સામા તરફ માનની ભાવના, પૂજ્ય ભાવ. (૨) સત્કાર, સંમાન, આવકાર. (૩) (લા.) આરંભ, શરૂઆત

**આદરણી** સ્ત્રી. [સં. आ-दृ-दर् તત્સમ 'આદરવું' થયા પછી + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર., પણ ગુ.માં 'આદરવું' માન આપવાના અર્થમાં નથી.] માનની નિશાની. (૨) સગપણ, વેવિશાળ, વેશવાળ, સગાઈ. (૩) વેવિશાળ થયા પછી કન્યાને સાસરિયાં તરફથી અપાતી વસ્ત્ર–અલંકાર વગેરેની ભેટ, વસંત, સમૂરતું

**આદરણીય** વિ. [સં.] સંમાનનીય, માન અપાવા પાત્ર

**આદર-પાત્ર** વિ. [સં.] સમાદર કરવા જેવું, સંમાન્ય, સંમાનનીય [ભરેલું

**આદર-પૂર્ણ** વિ. [સં.] માનભર્યું, સમાનની ભાવનાથી

**આદર-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] માનબુદ્ધિ. (૨) ભાવ, પ્રીતિ

**આદર-ભાવ** પું. [સં.] પૂજ્ય ભાવ, માનની લાગણી. (૨) પ્રેમભાવ. (૩) વિવેકી વર્તન, સભ્ય વર્તન. (૪) આગતા-સ્વાગતા, સત્કાર

**આદર-ભેર** (-રય) ક્રિ. વિ. [+ જુઓ 'ભરવું દ્વારા.] માન સાથે, આવકારની ભાવનાથી, સંમાનપૂર્વક

**આદર-માન** ન., બ. વ. [+ સં., પું., સમાનાર્થી શબ્દોનો દ્વિર્ભાવ] આદર-સત્કાર, સરભરા

**આદર-યુક્ત** વિ. [સં.] સંમાનની લાગણીથી ભરેલું

**આદર-યોગ્ય** વિ, [સં.] જુઓ 'આદર-પાત્ર.'

**આદર-વાચક** વિ. [સં.] સંમાનની ભાવના બતાવનારું. (૨)

સર્વનામનો એક પ્રકાર (જેવું કે 'આપ'). (વ્યા.)

**આદર-વાત** સ્ત્રી. [+જુઓ 'વાત[૨]'.] સામા તરફ માનની લાગણીથી કરવામાં આવતી બોલચાલ, આદરયુક્ત વાત

**આદરવું** સ. ક્રિ. [સં. आ-दृ-दर्, તત્સમ] આરંભ કરવો, શરૂઆત કરવી. (૨) ખંતથી કામે લાગવું. (૩) નિશ્ચયપૂર્વક કોઈ પણ કામ કરવાનું ઉઠાવી લેવું. **આદરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આદરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**આદર-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] સંમાનની લાગણી

**આદર-સત્કાર** પું. [સં., સમાનાર્થી શબ્દોનો દ્વિર્ભાવ] સંમાનની ભાવનાથી કરેલું સ્વાગત, આગતા-સ્વાગતા, ભાવભરી પરોણાગત, આદર-માન

**આદરાતિથ્ય** ન. [+સં. आतिथ्य] ભાવભરી પરોણાગત

**આદરાવવું, આદરાવું** જુઓ 'આદરવું'માં.

**આદરાર્થ, -ર્થે** ક્રિ. વિ. [સં., +ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] માન આપવાની દૃષ્ટિએ, માન આપવા નિમિત્તે, 'કૉમ્પ્લિમેન્ટરી'

**આદરો** પું. પોષણ વિનાનો ખોરાક ખાવાથી થતો એક રોગ

**આદર્શ** પું. [સં.] સૌથી ઊંચી નેમ, સર્વોત્કૃષ્ટ ભાવના, ઉચ્ચ ગ્રાહ. (૨) નમૂનો, નમૂનેદાર વસ્તુ. (૩) કોઈ પણ ગ્રંથની મૂળ હાથપ્રત, પહેલી નકલ. (૪) સર્વસામાન્ય હાથપ્રત. (૫) અરીસો, આયનો. (૬) પ્રતિબિંબ, પડછાયો. (૭) (લા.) વિ. ધ્યેયરૂપ, નમૂનેદાર [ટેમ્પરેચર'

**આદર્શ-ઉષ્ણતા** સ્ત્રી. [સં.] સ્વાભાવિક ગરમી, 'નૉર્મલ

**આદર્શ-ઘેલડું** (-ઘૅલડું) વિ. [+જુઓ 'ઘેલડું'.] ઊંચી જાતના હેતુ પાછળ પ્રબળ લાગણી ધરાવનારું

**આદર્શ-જીવી** વિ. [સં. પું.] નમૂનેદાર-અમુક ચોક્કસ ધ્યેયવાળું જીવન ગુજારનાર ['નૉર્મલ પ્રેસર'

**આદર્શ-દબાણ** ન. [+જુઓ 'દબાણ'.] સ્વાભાવિક દાબ,

**આદર્શ-દર્શન** ન. [સં.] વસ્તુઓને શ્રેષ્ઠ રૂપે જોવાની લાગણી, 'આઇડિયલિઝ્મ'

**આદર્શ-દર્શી** વિ. [સં., પું.] ચોક્કસ પ્રકારના ધ્યેયની દૃષ્ટિવાળું, 'આઇડિયાલિસ્ટ', 'આઇડિયલિસ્ટિક' (દ. બા.)

**આદર્શ-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'આદર્શ-દર્શન.'

**આદર્શ-પટ** પું. [સં.] (લા.) કલ્પનામાં રહેલું ચિત્ર

**આદર્શ-પુરુષ** પું. [સં.] બીજાઓને જેનાં ગુણલક્ષણ અનુકરણ કરવા જેવાં હોય તેવો મનુષ્ય

**આદર્શ-પૂર્ણ** વિ. [સં.] ધ્યેય-નિષ્ઠ [ધરાવનારું

**આદર્શ-ભૂત** વિ. [સં.] અનુકરણ કરવા જેવા ઉત્તમ ગુણ

**આદર્શ-રૂપ** વિ. [સં.] નમૂનેદાર, 'આઇડિયલ' (અ.ક.)

**આદર્શ-વાદ** પું. [સં.] ચોક્કસ પ્રકારનું ઉત્તમ જીવન જીવવું જોઈએ એ પ્રકારનો સિદ્ધાંત, ભાવનાવાદ, 'આઇડિયાલિઝ્મ'

**આદર્શવાદી** વિ. [સં., પું.] આદર્શવાદમાં માનનાર, આદર્શનું સમર્થન કરનારું, આદર્શનું આગ્રહી, 'આઇડિયાલિસ્ટ'

**આદ-વેર** (-વૅર) ન. [સં. आदि + જુઓ 'વેર.'] જીવનની શરૂઆતથી ચાલી આવતી શત્રુતા, ઘણી જૂની દુશ્મનાવટ. (૨) હાડવેર, પાકી દુશ્મનાવટ

**આદાન-પ્રદાન** ન. [સં.] લેવું અને દેવું એ, લેણી-દેણી, આપ-લે, 'ઇન્ટરચેઇન્જ'

**આદા-પાક** પું. [જુઓ 'આદું' + સં.] જેમાં આદુનો રસ કે કૂચો મેળવવામાં આવ્યો છે તેવો ચાસણીનો બનાવેલો પાક, સૂંઠી પાક. (૨) (લા.) મારવાની ક્રિયા, માર, શિક્ષા, મેથીપાક [શિષ્ટતા. (૨) સલામ

**આદાબ** પું. [અર.] વિનય, વિવેક, અદબ, સભ્યતા,

**આદા-મૂળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આદું' + 'મૂળી'.] લીલું આદુ, આદુનું કુમળું મૂળ [નફો, લાભ, હાંસલ

**આ-દાય** પું. [સં.] સ્વીકાર. (૨) ઊપજ, ઉત્પન્ન. (૩)

**આદાયી** વિ. [સં., પું.] સ્વીકારનાર, લેનાર

**આદા-રસ** [જુઓ 'આદું' + સં.] આદુનો રસ

**આદિ** વિ. [સં.] મૂલરૂપ, પહેલું. (૨) સમયની દૃષ્ટિએ પહેલું, પ્રાચીનતમ. (૩) મુખ્ય. (૪) પું. આરંભ, શરૂઆત. (૫) પહેલો ભાગ, શરૂનો ભાગ. (૬) પહેલું કારણ (સૃષ્ટિનું)

**આદિ-કર્તા** પું. [સં.] બ્રહ્મા. (૨) સૃષ્ટિનો પહેલો કર્તા પરમાત્મા. (૩) વિ. [સં., પું.] કોઈ પણ વસ્તુ કે પ્રસંગનું પહેલું રચનારું, શરૂઆત કરનારું

**આદિ-કર્મ** ન. [સં.] પહેલું કામ

**આદિ-કવિ** પું. [સં.] પહેલી કવિતા કરનાર – વેદગાતા બ્રહ્મા. (૨) રામાયણનો કર્તા વાલ્મીકિ ઋષિ. (૩) ગુજરાતી ભાષાનો પહેલો સ્વીકારાયેલો કવિ નરસિંહ મહેતો

**આદિ-કારણ** ન. [સં.] સૃષ્ટિનું પહેલું કારણ, મૂળ કારણ. (૨) સાંખ્ય મતનો આદિ પુરુષ કે આદિ પ્રકૃતિ. (સાંખ્ય.) (૩) પરબ્રહ્મ – અક્ષરબ્રહ્મ–અવિદ્યા કે માયા. (વેદાંત.)

**આદિ-કાર્ય** ન. [સં.] પહેલું કાર્ય. (૨) (લા.) સૃષ્ટિ

**આદિ-કાલ**(-ળ) પું. [સં.] પહેલો સમય, આરંભનો યુગ

**આદિ-કાવ્ય** ન. [સં.] સંસ્કૃત સાહિત્યના ઇતિહાસમાં સ્વીકારાયેલું વાલ્મીકીય રામાયણ. (સંજ્ઞા.)

**આદિ-ગ્રંથ** (-ગ્રન્થ) પું. [સં.] પહેલો ગ્રંથ. (૨) શીખ લોકોનો ધર્મગ્રંથ, ગુરુગ્રંથ સાહેબ. (સંજ્ઞા.)

**આદિ-તત્ત્વ** ન. [સં.] સૃષ્ટિનું પ્રથમ તત્ત્વ – પરબ્રહ્મ

**આદિત-વાર** [સં. आदित्य-वार] આતવાર, રવિવાર. (સંજ્ઞા.)

**આદિત્ય** પું. [સં.] (પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે કશ્યપથી અદિતિમાં ઉત્પન્ન થયેલ વિવસ્વાન) સૂર્ય. (સંજ્ઞા.) (૨) વસુ

**આદિત્ય-ભક્ત** પું. [સં.] સૂર્યનો ભક્ત

**આદિત્ય-મંડલ**(-ળ) (-મણ્ડલ, -ળ) ન. [સં.] સૂર્યમંડળ (જેમાં આપણા સૂર્યની આસપાસ ફરનારા પૃથ્વી–મંગલ–બુધ–ગુરુ–શુક્ર–શનિ–યુરેનસ–નેપ્ચ્યૂન–હર્ષલ–પ્લુટો વગેરે જાણીતા અને અજાણ્યા ગ્રહોનો સમાવેશ થાય છે.)

**આદિત્ય-લોક** પું. [સં.] (સૂર્ય પણ એક વસ્તીવાળો ગ્રહ છે એવી પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે) સૂર્યલોક. (સંજ્ઞા.)

**આદિત્ય-વાર** પું. [સં.] સૂર્યવાર, રવિવાર (સાત વારોમાંનો પહેલો ગણાતો). (સંજ્ઞા.) [વિષ્ણુ, નારાયણ

**આદિ-દેવ** પું. [સં.] (પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે ભગવાન)

**આદિ-દૈત્ય** પું. [સં.] પ્રહ્‌લાદનો પિતા હિરણ્યકશિપુ (એ પહેલો દૈત્ય મનાય છે.) [(સંજ્ઞા.) (જૈન.)

**આદિ-નાથ** પું. [સં.] જૈનોના પહેલા તીર્થંકર ઋષભદેવ.

**આદિ-નારાયણ** પું. [સં.] જુઓ 'આદિ-દેવ.'

**આદિ-પુરુષ** પું. [સં.] સૃષ્ટિનો પહેલો પુરુષ, પરમાત્મા.

(૨) સાંખ્ય પ્રમાણે પહેલો જીવાત્મા કે પ્રકૃતિ. (સાંખ્ય.) (૩) બ્રહ્મા

**આદિ-પૃષ્ઠવંશ** (-વંશ) પું. [સં.] જેમાંથી હાડપિંજર બનવાનું છે તેવી ગર્ભગત એક નળી, 'નોટો-કૉર્ડ'

**આદિમ** વિ. [સં.] પ્રથમ, પહેલું. (૨) પૃથ્વી ઉપર સૌથી પહેલું પ્રગટેલું 'પ્રિમિટિવ', 'ઍબૉરિજિનલ'

**આદિમ-જાતિ** સ્ત્રી. [સં.] તે તે ભૂભાગમાં આવી વસેલી કે વિકસેલી પહેલી માનવ-જાતિ, આદિવાસી, જન-જાતિ, વન્યજાતિ, વનવાસી જાતિ

**આદિ-માતા** સ્ત્રી. [સં.] વૈદિકી અદિતિ દેવી. (૨) શિવ-પત્ની પાર્વતી, ઉમા (જેનાં દુર્ગા અંબા કાલી વગેરે નવ રૂપ સ્વીકારાયાં છે.)

**આદિ-માનવ** પું. [સં.] સૃષ્ટિના આરંભ પછી વિકસેલું પહેલું માનવ પ્રાણી. (૨) આદિ પુરુષ

**આદિ-યુગ** પું. [સં.] સૃષ્ટિની ઉત્પત્તિ સમયનો કાલ. (૨) ચાર યુગો સત્ય ત્રેતા દ્વાપર કલિમાંનો પહેલો સત્યયુગ, કૃતયુગ [પહેલો શૃંગાર રસ. (નાટ્ય.)

**આદિ-રસ** પું. [સં.] નાટ્યશાસ્ત્રમાં ચર્ચાયેલા આઠ રસોમાંનો

**આદિ-લેખ** પું. [સં.] પહેલું લખાણ, 'ડ્રાફ્ટ'

**આદિ-વચન** ન. [સં.] કોઈ પણ ગ્રંથનું લેખકે યા અન્યે લખેલું પ્રાસ્તાવિક પ્રકારનું લેખન, પ્રાક્કથન, આમુખ, 'ફૉર્વર્ડ' (ચં. ન.)

**આદિ-વાસી** વિ. [સં., ન.] તે તે ભૂભાગમાં ઘણા જ જૂના સમયથી વસતું આવતું, 'ઍબૉરિજિનલ'

**આદિ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'આદિ-માતા.'

**આદિ-શિલ્પી** પું. [સં.] સૃષ્ટિનો પહેલો ઘડનાર—બ્રહ્મા કે વિશ્વકર્મા [આવી રહ્યો છે તેવું

**આ-દિશ્યમાન** વિ. [સં.] જેને યા જે વિશે હુકમ આપવામાં

**આ-દિષ્ટ** વિ. [સં.] જેને યા જેના વિષયમાં હુકમ આપવામાં આવ્યો છે તેવું, આ-જ્ઞપ્ત. (૨) સૂચવવામાં આવેલું

**આદિ-સર્ગ** પું. [સં.] સૃષ્ટિના આરંભનું પહેલું સર્જનકાર્ય, આદિ-સૃષ્ટિ [(જૈન.)

**આદીશ્વર** પું. [+ સં. ईश्वर] આદિનાથ, ઋષભદેવ. (સંજ્ઞા.)

**આદુ,-દું** ન. [સં. आर्द्रक - > પ્રા. अद्दअ -] સૂકી સૂંઠનો પહેલો લીલો કંદ. [૦ કાઢી ના(-નાં)ખવું (રૂ. પ્ર.) નબળું, પાડવું, થકવવું. ૦ ખાઈને પડવું (કે મંડવું) (રૂ. પ્ર.) પાછળ પડવું, ખણખોદ કરવી. (૨) કામમાં મચી પડવું. ૦ની સૂંઠ થવી (રૂ. પ્ર.) દૂબળા થઈ જવું] [કારવા યોગ્ય

**આ-દેય** વિ. [સં.] લેવા-ગ્રહણ કરવા યોગ્ય. (૨) સ્વી-

**આ-દેશ** પું. [સં.] આજ્ઞા, હુકમ. (૨) સૂચના. (૩) લક્ષ્ય, ધ્યેય, 'મિશન'. (૪) એક શબ્દરૂપને સ્થાને એ જ અર્થનો બીજો શબ્દ યોજાવો એ. (જેમકે दृश् 'જોવું' નો આદેશ पश्य् વગેરે) (વ્યા.) (૫) ઉત્થાપન, 'સબ્સ્ટિટ્યૂશન.' (ગ.)

**આ-દેશક** વિ. [સં.] આદેશ કરનાર

**આ-દેશન** ન. [સં.] આદેશ, હુકમ

**આદેશ-પત્ર** પું. [સં., ન.] આજ્ઞા-પત્ર, રજા-ચિઠ્ઠી

**આદેશ-મંત્ર** (-મન્ત્ર) પું. [સં.] આચારસૂત્ર તરીકે અપાયેલો ઉપદેશ. (૨) ઉત્થાપનમંત્ર, 'પ્રિન્સિપલ ઑફ સબ્સ્ટિટ્યૂશન.' (ગ.)

**આદેશ-રૂપ** વિ. [સં.] હુકમ-રૂપે રહેલું. (૩) આદેશાત્મક, 'મૅન્ડેટરી.' (૩) ન. આદેશ તરીકે આવેલું શબ્દરૂપ. (વ્યા.)

**આદેશ-વાહક** વિ. [સં.] આદેશ લઈ જનાર, 'મિશનરી' (ના.દ.) ['મૅન્ડેટરી'

**આદેશાત્મક** વિ. [+ સં. आत्मन्+क] આદેશ-રૂપ, ફરજિયાત,

**આ-દેશ્ય** વિ. [સં.] આદેશ કરવા-કરાવા જેવું

**આ-દેષ્ટા** વિ. [સં., પું.] આદેશક, હુકમ કરનાર. (૨) સરમુખત્યાર, 'ડિક્ટેટર' (આ.બા.)

**આદેસર** પું. [સં. आदीश्वर] આદીશ્વર-આદિનાથ ઋષભદેવ. (સંજ્ઞા.) (જૈન.) [વાળો

**આદોવાયો** પું. ગાડાં ભાડે ફેરવનાર પુરુષ, ભાડૂતી ગાડા-

**આદ્ય** વિ. [સં.] આરંભનું, શરૂમાં થયેલું. (૨) પહેલું, આદિમ, મુખ્ય

**આદ્ય-ઋષિ** પું. [સં.] બ્રહ્મા

**આદ્ય-ગુરુ** પું. [સં.] આદિગુરુ પરમાત્મા, પરમેશ્વર

**આદ્ય-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] પહેલું હોવાપણું

**આદ્ય-દ્રષ્ટા** વિ., પું. [સં.] વસ્તુના તત્ત્વનું જેને દર્શન કે જ્ઞાન પહેલવહેલું થયું હોય તે, પરમાત્મા

**આદ્ય-પિતા** પું. [સં.] પરમાત્મા, પરમેશ્વર. (૨) સૃષ્ટિના મનાતા પહેલા સર્જક બ્રહ્મા

**આદ્ય-પ્રકૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] સૃષ્ટિના કારણરૂપ જડ તત્ત્વ. (સાંખ્ય). (૨) સૃષ્ટિના કારણરૂપ ગણાતી માયાશક્તિ. (શાંકર વેદાંત.)

**આદ્ય-બીજ** ન. [સં.] આદિ-કારણ, બીજ-કારણ. (૨) પરમાત્મા-પરમેશ્વર. (૩) જગતનું આદિ કારણ-પ્રકૃતિ. (સાંખ્ય). (૪) જગતનું આદિ કારણ-માયા. (શાંકર વેદાંત). (૫) જગતનું આદિ કારણ અક્ષરબ્રહ્મ. (વેદાંત.) [જગદંબા

**આદ્ય-ભવાની** સ્ત્રી. [સં.] શિવનાં પત્ની પાર્વતી, ભવપત્ની,

**આદ્ય-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'આદિ-શક્તિ'.

**આદ્યંક** (આદ્યઙ્ક) પું. [સં. आदि + अङ्क, સંધિથી] પહેલો આંકડો, પ્રથમ અંક

**આદ્યંત** (આદ્યન્ત) ન., બ.વ. [સં. आदि + अन्त, સંધિથી] આરંભ અને અંત. (૨) ક્રિ.વિ. શરૂથી લઈ અંત સુધી

**આદ્યા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] શરૂઆતમાં થયેલી, પહેલી, મૂળ

**આદ્યાક્ષર** પું. [સં. आद्य + अक्षर ન.] પહેલો અક્ષર, પ્રથમ વર્ણ [(૨) બચપણ

**આદ્યાવસ્થા** સ્ત્રી. [સં. आद्य + अवस्था] પહેલી અવસ્થા,

**આદ્યુદાત્ત** વિ. [સં. आदि + उदात्त, સંધિથી], **આદ્યોદાત્ત** વિ. [સં. आद्य + उदात्त, સંધિથી] જે શબ્દની પહેલી શ્રુતિ ઉપર સાંગીતિક કે બલાત્મક સ્વરભાર છે તેવી (શ્રુતિ યાને અક્ષર). (વ્યા.)

**આદ્યોપાંત** (-પાન્ત) ક્રિ.વિ. [સં. आद्य + उपान्त, સંધિથી] આરંભથી લઈ અંત સુધી, આદ્યંત

**આધણ** જુઓ 'આંધણ'.

**આધરકણ** ન. દહીં જમાવવા માટે દૂધમાં નાખવાની ખટાશ અને એ ક્રિયા, અધરકણ, આખરણ, મેળવણ

**આધરણ** જુઓ 'આંધણ'.

**આધવું** સ.ક્રિ. [સં. अर्ध>પ્રા.अद्ध,-ના.ધા.] ઢોર વસૂકી જતાં યા એમ ને એમ બીજાને અડધે ભાગે પેદાશ કે ખર્ચની દૃષ્ટિએ આપવું

**આધ-સોડે** ક્રિ.વિ. [ગ્રા., જુઓ 'આધવું'.] (લા.) આડે રસ્તે [ઓધાન, ગર્ભધારણ

**આ-ધાન** ન. [સં.] સ્ત્રી પશુ-માદા વગેરેને ગર્ભ રહેવો એ,

**આધા-પલીત,-તું** વિ. [જુઓ 'આધવું'માં + 'પલીત' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.], **આધાપાલું** વિ. [+ જુઓ 'પાલો' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.], **આધા-ભાગુ** વિ. [+ જુઓ 'ભાગવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] (લા.) દાધારંગું, હઠ કરી ઝઘડનારું

**આ-ધાર** પું. [સં.] અવલંબન, ટેકો. (૨) આશ્રય. (૩) પુરાવો, પ્રમાણ. (૪) અધિકરણ, સા.વિ.નો અર્થ. (વ્યા.)

**આધાર-ગ્રંથ** (-ગ્રન્થ) પું. [સં.] પ્રમાણભૂત પુસ્તક (જેમાંથી પ્રમાણ લેવાયાં હોય.), 'સોર્સ-બુક' (દ.બા.)

**આધાર-ચિહ્ન** ન. [સં.] મોજણી કરતી વેળાનું આરંભનું નિશાન, 'બેન્ચ-માર્ક'

**આધાર-પગથિયું** ન. [સં. + જુઓ 'પગથિયું'.] જ્યાંથી કાર્યનો આરંભ કરવામાં આવ્યો હોય તે સ્થાન, 'સ્ટેપિંગ સ્ટોન'

**આધાર-પાત્ર** વિ. [સં.] આધાર રાખવા યોગ્ય

**આધાર-બિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [સં., પું.] ઉચ્ચાલન એટલે વજન ઊંચું કરવાની એક યોજનામાં નીચે રહેલો ટેકો, 'ફુલક્રમ'

**આધાર-ભૂત** વિ. [સં.] પ્રમાણિત થયેલું, જેને માટે સબળ પુરાવો છે તેવું. (૨) જે પુરાવો આપી રહેલું છે તેવું. (૩) મૂળભૂત, 'કાર્ડિનલ' (દ. બા.) [રહેલું, પ્રમાણરૂપ

**આધાર-રૂપ** વિ. [સં.] આધાર તરીકે રહેલું, પ્રમાણ તરીકે

**આધાર-રેખા(-ષા)** સ્ત્રી. [સં.] જે મૂળ લીટી ઉપર બીજી કોઈ રેખા ઊભી બતાવેલી હોય કે ન હોય તેવી લીટી, 'બેઇ-ઝ-લાઇન'

**આધાર-વર્ષ** ન. [સં.] જ્યાંથી શરૂ કરવાનું હોય તે મૂલ સ્થાને રહેલું વર્ષ, 'બેઇ-ઝ-યિઅર'

**આધાર-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] પરમેશ્વરની શક્તિ. (૨) માયા

**આધાર-શિલા** સ્ત્રી. [સં.] ટેકારૂપ રહેલો આડો ચપટ ઘાટનો પથ્થર. (૨) (લા.) કોઈપણ ટેકારૂપ વસ્તુ

**આધાર-સમીકરણ** ન. [સં.] એક સમીકરણ ઉપરથી અમુક નિયમ પ્રમાણે બનતું બીજું સમીકરણ. (ગ.)

**આધાર-સામગ્રી** સ્ત્રી. [સં.] મૂલભૂત સાધન, 'ડેટા'

**આધાર-સ્તંભ** (-સ્તમ્ભ) પું. [સં.] ટેકારૂપે રહેલો થાંભલો, મુખ્ય થાંભલો. (૨) (લા.) ટેકા-રૂપ કોઈ પણ વસ્તુ

**આધારાધેય** ન., બ. વ. [+ સં. आ-धेय] મદદ દેનાર અને લેનાર વચ્ચેનો સંબંધ ['ઓથોરિટી'

**આધાર-હુકમ** પું. [+ જુઓ 'હુકમ'.] અધિકારી સત્તા,

**આધારિત** વિ. [સં.] આધાર રાખી રહેલું

**આધારિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] આધાર હોવાપણું. (૨) નિષ્ઠા

**આધા-શી(-સી)શી(-સી)** સ્ત્રી. [સં. अर्धक-शीर्षिका > પ્રા. अद्धअ-सिस्सिआ] અડધું માથું દુખવાનો રોગ

**આધિ** પું., સ્ત્રી. [સં., પું.] માનસિક પીડા, માનસિક રોગ

**આધિકરણિક** વિ. [સં.] મુખ્ય સ્થાન ઉપર બેઠેલું. (૨) પું. ન્યાયાધીશ

**આધિકારિક** વિ. [સં.] અધિકાર કે સત્તાને લગતું. (૨) અધિકારીને લગતું. (૩) ન. નાટકનું મુખ્ય વસ્તુ. (નાટ્ય.) (૪) પું. પરમાત્મા

**આધિક્ય** ન. [સં.] અધિકપણું, બહુપણું. (૨) બહોળપ. (૩) (લા.) ઉચ્ચતા, શ્રેષ્ઠતા

**આધિક્ય-ચિહ્ન** ન. [સં.] અધિકતાની નિશાની (જેવી કે < કે > એમાં પાંખિયા તરફનું અધિક હોય અને અણી બાજુનું હીન.) (ગ.)

**આધિદૈવત** વિ. [સં.] અધિદૈવતાને લગતું, આધિદૈવિક. (૨) અંતઃપ્રજ્ઞાને લગતું, 'ઇન્ટચૂશનલ' (ઉ. કે.)

**આધિદૈવત-વાદ** પું. [સં.] અંતઃપ્રજ્ઞાની પ્રધાનતા સ્વીકારનારો મત-સિદ્ધાંત, 'ઇન્ટચૂશનિઝમ'

**આધિદૈવતવાદી** વિ. [સં., પું.] આધિદૈવતવાદમાં માનનાર, અંતઃપ્રજ્ઞાવાદી, 'ઇન્ટચૂશનિસ્ટ' (ઉ. કે.)

**આધિદૈવિક** વિ. [સં.] અધિદેવને લગતું, પરમતત્ત્વને લગતું, 'થિયોલૉજિકલ' (ઉ. કે.). (૨) નસીબને યોગે થયેલું, દેવકૃત

**આધિદૈવિક માર્ગ** પું. [સં.] પ્રભુને પામવાનો મૂળ તત્ત્વના અવલંબનનો સંપ્રદાય, ભક્તિમાર્ગ. [(૨) પટેલાઈ, શેઠાઈ

**આધિપત્ય** ન. [સં.] અધિપતિપણું, ઉપરીપણું, સ્વામિત્વ.

**આધિભૌતિક** વિ. [સં.] અધિભૂત—આ સૃષ્ટિ સંબંધી, મહાભૂત સંબંધી. (૨) શરીર સંબંધી, શારીરિક

**આધિભૌતિક-વિજ્ઞાન, આધિભૌતિક-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] જડ પદાર્થ સંબંધે જેમાં વિચાર કરવામાં આવ્યો છે તેવું શાસ્ત્ર, ભૌતિકશાસ્ત્ર, 'ફિઝિક્સ' (હી. મ.)

**આધિભૌતિકશાસ્ત્રાદ્વૈત** ન. [+ સં. अद्वैत] જડ પ્રકારનું અદ્વૈત, આધિભૌતિક-તત્ત્વવાદ, 'મોનિઝમ' (ઉ. કે.)

**આધિયો** પું. [સં. अध्याय] પુરાણોના પ્રકારના ગદ્ય-પદ્ય ગ્રંથોનું પ્રત્યેક પ્રકરણ, અધ્યાય [રોગ

**આધિ-વ્યાધિ** પું., સ્ત્રી. [સં., પું.] માનસિક અને શારીરિક

**આધીન** વિ. [સં. अधीन] (આ જોડણી અશુદ્ધ). જુઓ 'અધીન.'

**આધુડો** પું. એક દેશી રમત

**આધુનિક** વિ. [સં.] વર્તમાન કાળનું, અત્યારનું, હાલનું હમણાંના સમયનું, અર્વાચીન, મોડર્ન'

**આધુનિક-તા** સ્ત્રી. [સં.] અર્વાચીનતા, 'મોડર્નિટી'

**આધેડ** વિ. [સં. अर्ध->પ્રા. अद्ध- દ્વારા] અડધી ઉંમર વટાવવાની આસપાસ પહોંચેલું, પ્રૌઢ વયનું, પ્રૌઢ, પીઢ. (૨) (લા) સમજુ, ડાહ્યું

**આ-ધેય** વિ. [સં.] આધાર આપવા-અપાવા જેવું. (૨) રાખવા કે મૂકવા લાયક. (૩) થાપણ મૂકવા યોગ્ય. (૪) (૪) ન. આશ્રયસ્થાન. (૫) ટેકા ઉપર રહેલી વસ્તુ

**આધેવાયું¹** વિ. [સં. अध्ववाहिक->પ્રા. अद्धवाहिअ-] ગાડાં ભાડે ફેરવનારું, અધવાયું

**આધેવાયું²** [સં. अर्ध>પ્રા. अद्ध દ્વારા] વિ. ઉપયોગમાં લેવાય એવડું થાય કે વિયાતું થાય ત્યારે એની ઊપજની કિંમત અડધોઅડધ વહેંચી લેવાની શરતે સાચવવા આપેલું

(ઢોર), અધિયારું
**આધોટ** વિ. [સં. अर्धवृत्त- > પ્રા. अद्धउट्ट-] અડધી ઉંમરે પહોંચેલું, આધેડ, પ્રૌઢ વયનું
**આધોડું** ન. [ગ્રા., સં. अर्ध- > પ્રા. अद्ध-દ્વારા] મરેલા ઢોરનું અડધું ચામડું (માલિકને મળે તે.)
**આધો-દાણો** પું. [સં. अर्धक- > પ્રા. अद्धअ + જુઓ 'દાણો.'] ખેતરમાં પાકેલા અનાજનો અડધો ભાગ [અધવાયો
**આધોવાયો** પું. [જુઓ 'આધિવાયું.'] ગાડાં ભાડે ફેરવનારો
**આધ્યાત્મિક** વિ. [સં.] આત્મા-જીવાત્માને લગતું, 'મેટા-ફિઝિકલ'. (૨) પરમાત્માને લગતું, 'સ્પિરિચ્યુઅલ'
**આધ્યાત્મિક-જ્ઞાન** ન. [સં.] આત્મા-જીવાત્માને લગતી ઊંડી સમઝ, 'સ્પિરિચ્યુઆલિ-ઝમ' [આલિટી'
**આધ્યાત્મિક-તા** સ્ત્રી, [સં.] આધ્યાત્મિકપણું, 'સ્પિરિચ્યુ-
**આધ્યાત્મિક-શાસ્ત્ર** ન, [સં.] અધ્યાત્મને લગતી વિદ્યા, 'મેટાફિઝિક્સ' (હી.વ.) [(ન. ભો.)
**આધ્યાત્મિક-શૌર્ય** ન. [સં.] નૈતિક હિંમત, 'મોરલ કરેજ'
**આધ્યાત્મિક-સ્વરૂપ** ન. [સં.] અધ્યાત્મ-સ્વરૂપ
**આધ્યાસિક** વિ. [સં.] અધ્યાસને લગતું, ભ્રામક
**આધ્ર(-ધ્રે)કણ** જુઓ 'આધરકણ.'
**આધ્ર(-ધ્રે)ક(-ખ)વું** સ. ક્રિ. દહીં જમાવવા દૂધમાં મેળવણ નાખવું. (૨) અ.ક્રિ. દૂધમાંથી દહીંનું જામી જવું
**આ-નતિ** સ્ત્રી. [સં.] નમન, નમસ્કાર. (૨) ઢોળાવ, ઢાળ
**આનતિ-પ્રદેશ** પું. [સં.] ઢાળવાળો પ્રદેશ, તળેટીનો પ્રદેશ
**આનન** ન. [સં.] મુખ, મોઢું, મોં. (૨) ડાઢીથી કપાળ સુધીનો આગલો મહોરો, ચહેરો. (૩) (લા.) ગ્રંથનું પ્રત્યેક પ્રકરણ (કેટલાક ગ્રંથોમાં પ્રકરણને 'આનન' કહ્યું હોય છે.)
**આન-માન** ન. [સં. मान નો દ્વિર્ભાવ ગુ.માં] માન, આદર ('માનપાન'ની માફક)
**આ-નમિત** વિ. [સં. आ-नत ને બદલે ગુ.માં.] કાંઈક નમેલું
**આ-નયન** ન. [સં.] લઈ આવવું એ. (૨) દ્વિજોનો જનોઈનો સંસ્કાર. (૩) જનોઈ લીધા પછીનો સમાવર્તન-સંસ્કાર
**આનર્ત** પું. [સં.] વૈદિક કાલના એક ક્ષત્રિય રાજા શર્યાતિનો પુત્ર (જેના નામથી 'આનર્ત' દેશ નામ મળ્યું કહેવાય છે.) (સંજ્ઞા.) (૨) શ્રીકૃષ્ણના સમયમાં સૌરાષ્ટ્ર અને ઉત્તર ગુજરાતનો પ્રદેશ (જેની રાજધાની દ્વારવતી-દ્વારકા હતી.) (સંજ્ઞા.) (૩) ઇતિહાસ-કાલમાં ઉત્તર ગુજરાતનો પ્રદેશ (જેનું મુખ્ય નગર આનર્તપુર=વડનગર હતું.) (સંજ્ઞા.)
**આનર્ત-દેશ** પું. [સં.] જુઓ 'આનર્ત(૨,૩).'
**આનર્ત-નગર** ન., **આનર્ત-નગરી** સ્ત્રી. **આનર્ત-પુર** ન., **આનર્ત-પુરી** સ્ત્રી. [સં.] દ્વારકા. (૨) ઉત્તર ગુજરાતનું વડનગર
**આનર્તીય** વિ. [સં.] આનર્ત દેશને લગતું
**આનર્થક્ય** ન. [સં.] અનર્થકતા, નિરર્થકતા
**આનંતર્ય (આનન્તર્ય)** ન. [સં.] અંતર-રહિતપણું, તદ્દન લગોલગ હોવાપણું. (૨) એક પછી એક હોવાપણું
**આનંત્ય (આનન્ત્ય)** ન. [સં.] અનંતપણું. (૨) મોક્ષ, મુક્તિ
**આ-નંદ** (-નન્દ) પું. [સં.] પ્રસન્નતા, હર્ષ, ખુશી, મોજ
**આનંદ-ઓઘ** (-નન્દ-) પું. [સં., સંધિ વિના] આનંદનો સમૂહ, અપાર આનંદ
**આનંદ-કર** (-નન્દ-) વિ. [સં.] આનંદ કરાવનારું
**આનંદ-કંદ** (-નન્દ-કન્દ) પું. [સં.] આનંદના મૂળરૂપ પરમાત્મા
**આનંદ-કારક** (-નન્દ-) વિ. [સં.], **આનંદ-કારી** (-નન્દ-) વિ. [સં., પું.] જુઓ 'આનંદ-કર.'
**આનંદ-ઘન** (-નન્દ-) પું. [સં.] આનંદમય પરમાત્મા. (૨) એ નામનો થઈ ગયેલો એક જૈન જ્ઞાની કવિ. (સંજ્ઞા.)
**આનંદ-ઘેલું** (-નન્દ-ઘેલું) વિ. [+ જુઓ 'ઘેલું.'] હર્ષને લીધે આનંદ-વિભોર થયેલું, હર્ષઘેલું
**આનંદ-ચૌદશ(-સ)** (-નન્દ-ચૌદશ્ય, -સ્ય) સ્ત્રી [સં. अनन्त + 'ચૌદશ.'] ભાદરવા સુદિ ચૌદસ, અનંત ચતુર્દશી
**આનંદ-જનક** (-નન્દ-) વિ. [સં.] જુઓ 'આનંદ-કર.'
**આનંદ-દાયક** (-નન્દ-) વિ. [સં.], **આનંદદાયી** (-નન્દ-) વિ. [સં., પું.] આનંદ આપનારું, હર્ષપ્રદ [આનંદકારી
**આનંદ-પર્યવસાયી** (-નન્દ-) વિ. [સં., પું.] પરિણામે
**આનંદ-પુર** (-નન્દ-) ન. [સં.] ઇતિહાસ-કાલમાં વડનગરનું એક નામ, આનર્ત-પુર. (સંજ્ઞા.) [ભરેલું
**આનંદ-પૂર્ણ, આનંદ-પ્રચુર** (-નન્દ-) વિ. [સં.] આનંદથી
**આનંદ-પ્રદ** (-નન્દ-) વિ. [સં.] આનંદ આપનારું
**આનંદ-પ્રધાન** (-નન્દ-) વિ. [સં.] જેમાં આનંદ પ્રધાનતા-મુખ્યતા ભોગવે છે તેવું
**આનંદ-પ્રવાસ** (-નન્દ-) પું. [સં.] આનંદ-પ્રમોદના નિમિત્તે યોજાતી મુસાફરી, 'પિકનિક', 'એક્સ્કર્ઝન'
**આનંદ-બજાર** (-નન્દ-) ન. [+ જુઓ 'બજાર'.] આનંદ-મેળાને લગતું ભરાતું બજાર, 'ફૅન્સી ફેર'
**આનંદ-બ્રહ્મ** (-નન્દ-) ન. [સં.] આનંદમય બ્રહ્મ-તત્ત્વ, આનંદમય પરમાત્મ-તત્ત્વ
**આનંદ-ભ(-ભે)ર** (-નન્દ-ભ(-ભે)ર્ય) ક્રિ.વિ. [સં. + જુઓ 'ભરવું' દ્વારા.] આનંદથી, આનંદથી પૂર્ણ રીતે [રહેલું
**આનંદ-મગ્ન** (-નન્દ-) વિ. [સં.] આનંદમાં તરબોળ થઈ
**આનંદ-મય** (-નન્દ-) વિ. [સં.] આનંદથી સંપૂર્ણ રીતે ભરેલું
**આનંદમય-કોશ(-ષ)** (-નન્દ-) પું. [સં.] આત્માના પાંચ કોશોમાંનો એક, અવિદ્યાસ્વરૂપ કારણ શરીર. (વેદાંત.) (૨) સત્કર્મથી થતા સંતોષ અને આનંદને અનુભવનારું શરીરમાંનું સવિશેષ તત્ત્વ. (વેદાંત.)
**આનંદ-મસ્ત** (-નન્દ-) વિ. [સં.] હર્ષમાં મશગૂલ બનેલું
**આનંદ-માસ** (-નન્દ-) પું. [સં.] લગ્ન પછીનો દંપતીનો આનંદ-પ્રવાસ વગેરેનો સમય, 'હની-મૂન' (ભો.ર.દિ.)
**આનંદ-મીમાંસા** (-નન્દ-મીમાંસા) સ્ત્રી. [સં.] બ્રહ્મના આનંદનું આનંદાત્મક પર્યાલોચન. (૨) કાવ્યકલાનું ઉપભોગ-થી થતા આનંદ વિશેનો વિચાર કરનારું રસશાસ્ત્ર, 'એસ્થેટિક્સ' (ર.છો.પ.)
**આનંદ-મૂર્તિ** (-નન્દ-) સ્ત્રી., વિ. [સં.] જેનો દેખાવ પ્રસન્નતા આપનારો હોય તેવું સ્વરૂપ
**આનંદ-યુક્ત** (-નન્દ-) વિ. [સં.] આનંદવાળું
**આનંદ-રૂપ** વિ. [સં.] આનંદ-મય
**આનંદ-લક્ષી** (-નન્દ-) વિ. [સં., પું.] જેમાં આનંદ એક માત્ર લક્ષ્ય છે તેવું, રંગદર્શી (કાવ્ય.), 'રોમૅન્ટિક'

**આનંદ-વર્ષા** (નન્દ-) સ્ત્રી. [સં.] આનંદની રેલમછેલ, અપાર આનંદ [કરનારું, આનંદપ્રદ
**આનંદ-વર્ષી** (-નન્દ-) વિ. [સં., પું.] આનંદની રેલમછેલ
**આનંદ-વિનોદ** (-નન્દ-) પું. [સં.] મોજમઝાથી થતી વાતચીત
**આનંદ-વિભોર** (-નન્દ-) વિ. [+ હિં.] આનંદથી તરબોળ
**આનંદ-વિહોણું** (-નન્દ-) વિ. [+ જુઓ 'વિહોણું.'] આનંદ વિનાનું, નિરાનંદ
**આનંદવું** (-નન્દ-) અ. ક્રિ. [સં. आ-नन्द्, તત્સમ] હર્ષ પામવું, ખુશ થવું. **આનંદાવું** (-નન્દા-) કર્મણિ., ક્રિ. **આનંદાવવું** (-નન્દા-) પ્રે., સ. ક્રિ.
**આનંદ-વૃત્તિ** (-નન્દ-) સ્ત્રી. [સં.] ખુશ-ખુશાલીમાં રહેવાનો સ્વભાવ. (૨) વિ. ખુશમિજાજી સ્વભાવનું
**આનંદ-સમાધિ** (-નન્દ-) સ્ત્રી. [સં., પું.] અતિશય દિવ્ય સુખને લીધે બહારની દશાની વિસ્મૃતિ
**આનંદ-સાગર, આનંદ-સિંધુ** (-નન્દ-) (-સિન્ધુ) પું. [સં.] આનંદરૂપી સાગર, પરમાનંદ [માન્ય ઊભરો
**આનંદાતિરેક** (-નન્દા-) પું. [+ સં. अति-रेक] હર્ષનો અસા-
**આનંદાનુભવ** (-નન્દા-) પું. [+ સં. अनु-भव] આનંદની લાગણી
**આનંદાવું, આનંદાવવું** (-નન્દા-) જુઓ 'આનંદવું'માં.
**આનંદાવેશ** (-નન્દા-) પું. [+ સં. आ-वेश] દિવ્ય સુખનો ઊભરો [આંખમાં ઊભરાતાં આંસુ
**આનંદાશ્રુ** (-નન્દાશ્રુ) ન., બ. વ. [+ સં. अश्रु] હર્ષને લીધે
**આનંદાંશ** (-નન્દાંશ) પું. [+ સં. अंश] આનંદનો થોડો ભાગ, લવમાત્ર આનંદ [ખુશ
**આનંદિત** (-નન્દિત) વિ. [સં.] આનંદ પામેલું, હર્ષ પામેલું,
**આનંદી** (-નન્દી) વિ. [સં., પું.] આનંદ અનુભવનારું. (૨) આનંદ કરાવનારું [ઉત્પન્ન કરાવનારું
**આનંદોત્પાદક** (-નન્દો-) વિ. [+ સં. उत्पादक] આનંદ
**આનંદોત્સવ** (-નન્દો-) પું. [+ સં. उत्सव] હરખની ખુશાલી, આનંદની ઉજવણી
**આનંદોલ્લાસ** (-નન્દો-) [+ સં. उल्लास] હર્ષનો ઊભરો
**આના-કર** પું. [જુઓ 'આનો' + સં.] રૂપિયે એના સોળમા ભાગ જેટલો વેરો
**અનાકાની** સ્ત્રી. હા-ના કરવી એ, અવઢવ, સંકોચ
**આના-પાણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આનો' + 'પાણ' । 'પા'ની રેખા).] આનો અને એના ચોથા ભાગના પા આનાની ગણતરી આવી જાય એવી હિસાબ-પદ્ધતિ
**આના-વારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આનો' દ્વારા.] કેટલી આની (કે આના) પાક ઊતરશે કે ઊતર્યો એનો અંદાજ કાઢવો એ (પૂરો પાક સોળ આના, એની સરખામણીએ). (૨) રૂપિયે આનાનું પ્રમાણ
**આનિયું** ન. ગળામાં પહેરવાની કાંઠલીમાં પગલાને બદલે રાખવામાં આવતું પુતળિયું. (૨) કાંઠલી [ઢાલ-પિછોડો
**આનિયું-કલિયું** ન. ગુજરાતમાં રમાતી એક દેશી રમત,
**આની** સ્ત્રી. [જુઓ 'આનો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ગણવામાં અથવા માપમાં એક આખી સંખ્યાનો અથવા ચીજનો સોળમો ભાગ. (૨) જૂનો આનાનો સિક્કો. (૩) સોનું રૂપું વગેરે કિંમતી ધાતુઓમાં રૂપિયાભાર-ટકાના સોળમા ભાગ પ્રમાણે ભેળનો કસ [લાપસી
**આની-કાકી** સ્ત્રી. (લા.) થોડું ઘી નાખી બનાવેલો કંસાર-એવી
**આનુકૂલ્ય** ન. [સં.] અનુકૂળપણું, સગવડ
**આનુક્રમિક** વિ. [સં.] અનુક્રમ પ્રમાણે રહેલું, એક પછી એક આવે તેવું [(૨) સમાનતા, બરાબરી
**આનુગુણ્ય** ન. [સં.] અનુકૂળતા ભરેલું આચરણ, 'ઍપ્ટિટયૂડ'.
**આનુપૂર્વી** સ્ત્રી. [સં.] પૂર્વાપર ક્રમ, 'સક્સેશન' (મ. ન.) (૨) નિયમ પ્રમાણે દોરેલું અનુમાન. (તર્ક.)
**આનુભવિક** વિ. [સં.] અનુભવથી મળેલું
**આનુમાનિક** વિ. [સં.] અનુમાનથી થયેલું, અનુમાન પ્રમાણેનું, તર્કસિદ્ધ [અનુકૂળ થઈ રહેલું, 'ઇકલેટિવ'
**આનુમાપિક** વિ. [સં.] માપને અનુસરી રહેલું, માપને
**આનુયાત્રિક** વિ. [સં.] પાછળ પાછળ આવનારું. (૨) નોકર-ચાકર [(લા.) એકધારું, સતત
**આનુયાંત્રિક** (-યાન્ત્રિક) વિ. [સં.] યાંત્રિક રીતે ચાલનારું. (૨)
**આનુલોમિક, આનુલોમ્ય** વિ. [સં.] જાતિ-વર્ણના મનાયેલા ઊતરતા ક્રમે આવેલું, સ્વાભાવિક વર્ણક્રમ પ્રમાણેનું
**આનુવંશિક** (-વંશિક) વિ. [સં.] વંશપરંપરાથી ચાલ્યું આવેલું, પેઢી દર પેઢીથી ઊતરી આવેલું, 'હેરિડિટરી'. (૨) વારસામાં મળેલું 'હેરિડિટી' (દ. બા.)
**આનુવંશિક-તા** (-વંશિક-) સ્ત્રી. [સં.] [સં.] આનુવંશિકપણું,
**આનુવંશીય** (-વંશીય) વિ. [સં.] જુઓ 'આનુવંશિક'.
**આનુશ્ર(-શ્રા)વિક** વિ. [સં.] પરંપરાથી સંભળાતું આવેલું
**આનુશ્રુતિક** વિ. [સં.] અનુશ્રુતિને-દંતકથાને લગતું, 'ટ્રેડિશનલ'
**આનુષંગિક** (-ષઙ્ગિક) વિ. [સં.] સંબંધ ધરાવનારું, સહવર્તી, સહકારી, 'ઍન્સિલરી'. (૨) મુખ્ય નહિ તેવું, ગૌણ. (૩) પ્રસંગવશાત્ આવી મળેલું [સંબંધ
**આનુષંગિક-તા, આનુષંગિ-તા** (-ષઙ્ગિ-) સ્ત્રી. [સં.] અનુષંગ,
**આનુષંગી** (-ષઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] જુઓ 'આનુષંગિક'.
**આનૃણ્ય** ન. [સં.] ઋણનો-કરજનો અભાવ. (૨) કરજમાંથી છુટકારો
**આનૃશંસ્ય** (-શંસ્ય) ન. [સં.] ક્રૂરપણાનો અભાવ. (૨) દયાલુતા, અનુકંપા [સુધીનો વખત
**આનેચાર** પું. ઉનાળામાં ખેતીની મજૂરીનો સૂર્યોદયથી બપોર
**આનો** પું. રૂપિયાના સોળમા ભાગની કિંમત. (૨) એ સોળમા ભાગનો જૂની પદ્ધતિનો સિક્કો. (૩) જૂની પદ્ધતિના ચાળીસ રૂપિયાભારના શેરના સોળમા ભાગનું વજન, અઢી રૂપિયાભારનું વજન
**આન્વયિક** વિ. [સં.] વંશને લગતું, વંશ-પરંપરાને લગતું, કુલને લગતું. (૨) સારા કુળમાં જન્મેલું, કુલીન
**આન્વીક્ષિકી** સ્ત્રી. [સં.] તર્કવિદ્યા. (૨) આત્મવિદ્યા. (૩) સાંખ્ય યોગ અને લોકાયતોની વિદ્યા. (૪) દંડનીતિ
**આપ[1]** ન. [સં. अप् નું પ. વિ., બ. વ. आपः સ્ત્રી.] પાણી
**આપ[2]** ન. [સં. आत्मा > પ્રા. अप्पा પું.] પંડ, જાત, સ્વત્વ, પોત. (૨) સર્વ. પોતે, જાતે. (૩) માનાર્થે 'તમે' માટે (બીજા પુરુષે). (૪) માનાર્થે 'ગુરુ વડીલ' વગેરેને માટે (ત્રીજા પુરુષે). (૫) સમાસમાં પૂર્વપદમાં 'પોતે'ના અર્થમાં

**આપ-અક્કલ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આપ²' + અક્કલ'.] પોતાની બુદ્ધિ, જાતની ચતુરાઈ
**આપ-અખત્યાર** સ્ત્રી. [જુઓ 'આપ²' + 'અખત્યાર'.] જોહુકમી, (૨) વિ. જોહુકમી કરનાર, 'ઑટોક્રેટ'. (૩) સ્વતંત્ર, સ્વાધીન
**આપ-અખત્યારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આપ²' + 'અખત્યારી'.] જોહુકમી, આપખુદી. (૨) સ્વતંત્રતા, સ્વાધીનતા, 'ઑટોક્રસી' (ન.લ.) [પોતાનું
**આપ-આપણું** વિ. [જુઓ 'આપ²' + 'આપણું.'] પોત-
**આપ-આપ-માં** ક્રિ. વિ. [+ગુ.'માં' સા. વિ. નો અનુગ] અંદરોઅંદર, પોતપોતામાં, માંહોમાંહે
**આપ-ઉઠાવ** પું. [જુઓ 'આપ²' + 'ઉઠાવ'.] (લા.) જાત-હોશિયારી, પોતાનું ડહાપણ
**આપ-ઊઠ** (-ઠય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આપ²' + 'ઊઠવું.'] (લા.) પોતાની મેળે જ આગળ વધવાની ક્રિયા, 'ઑફ-ટેઇક'
**આપ-કમાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આપ²' + 'કમાઈ'.] જાતે કરેલી કમાણી, સ્વોપાર્જિત કમાણી
**આપ-કરમી** વિ. [જુઓ 'આપ²' + સં. कर्मी, પું.], **આપ-કર્મી** વિ. [+ સં., પું.] પોતાની જાતે પુરુષાર્થ કરી રળનારું
**આપ-કહાણી** (-કાણી) સ્ત્રી. [જુઓ 'આપ²' + 'કહાણી.'] પોતાનાં વીતકની વાત, આત્મકથા
**આપ-કલા(-ળા)** સ્ત્રી. [જુઓ 'આપ²' + સં.] કોઈની ન શીખવેલી—પોતાની મેળે હસ્તગત કરેલી કળા, પોતાની સ્વાભાવિક કળા [કરવાની યુક્તિ
**આપ-કળ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આપ²' + 'કળ'.] પોતાની મેળે કામ
**આપ-કેંદ્રી** (-કેન્દ્રી) વિ. [જુઓ 'આપ²' + સં., પું.] પોતાને કેંદ્રમાં રાખી વર્તનારું, આપ-મતલબી
**આ-પક્વ** વિ. [સં.] કાંઈક પાકેલું, કણે ચડેલું, સાખોટાના રૂપમાં આવેલું
**આપ-ખુદ** વિ. [જુઓ 'આપ²' + 'ખુદ.'] પોતાની મરજી પ્રમાણે વર્તનાર, સ્વેચ્છાચારી. (૨) પોતાની મરજી પ્રમાણે સત્તા ચલાવનાર, 'ઑટોક્રેટ'
**આપ-ખુદી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] આપખુદ વર્તન, સ્વેચ્છાચાર. (૨) પોતાનો સર્વોપરિ અધિકાર, 'ઑટોક્રસી', 'ડિસ્પોટિઝમ'. (૩) (લા.) જુલમ, કેર
**આપ-ખુશી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આપ²' + 'ખુશી'.] પોતાનો રાજીપો, પોતાની રાજીખુશી
**આપ-ગરજી** વિ. [જુઓ 'આપ²' + 'ગરજ' + ગુ. 'ઈ.'ત.પ્ર.] આપ-મતલબી, સ્વાર્થી એકલપેટું
**આપ-ગા** સ્ત્રી. [સં.] નદી [હત્યા
**આપ-ઘાત** પું. [જુઓ 'આપ²' + સં.] આત્મ-ઘાત, આત્મ-
**આપઘાતિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **આત્મઘાતી** વિ. [સં., પું.] આત્મ-ઘાત કરનારું, આત્મ-ઘાતક
**આપ-છંદી** (-છન્દી) વિ, [જુઓ 'આપ²' + સં. + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] સ્વચ્છંદી, મનસ્વી
**આપ-ઝલું** વિ. [જુઓ 'આપ²' + ઝાલવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] પોતાની મેળે સામા ઘા પકડી લેનાર. (૨) (લા.) આપબળે નભનારું, સ્વાશ્રયી

**આપટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આપટવું'., (ગ્રા.)] માંદગીનો લતાડ, મંદવાડની અસર, માંદગીની નબળાઈ
**આપટવું** સ.ક્રિ. [રવા.] પછાડવું, અફાળવું. **આપટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આપટાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**આપટાવવું, આપટાવું** જુઓ 'આપટવું'માં.
**આપટો** પું. એક જાતનું ઝાડ, આસુંદરો
**આપ-ડાહ્યલું, આપ-ડાહ્યું** વિ. [જુઓ 'આપ²' + 'ડાહ્યલું' -'ડાહ્યું'.] પોતાને બહુ ડાહ્યું માનનારું. (૨) દોઢડાહ્યું
**આપણ¹** સર્વ. જુઓ 'આપણે.'
**આપણ²** પું., ન. [સં.] ચૌટું, બજાર, પીઠ. (૨) દુકાન (૩) બજારનો રસ્તો
**આપણ-પું** ન. [સં. आत्मनः-> પ્રા. अप्पण- અને ગુ. 'પું' ત. પ્ર.] પોતાનું સ્વરૂપ, વ્યક્તિત્વ. (૨) (લા.) અહંકાર, ગર્વ
**આપણા-પણું** ન. [જુઓ 'આપણું' + ગુ. 'પણું' ત.પ્ર.] પોતાપણું
**આપણું** વિ. [સં. आत्मनकम् > પ્રા. अप्पणअं > અપ. अप्पणउं] પોતાનું. (૨) (વિકસેલો અર્થ-) તારું કે તમારું અને મારું કે અમારું બેઉનું
**આપણે** સર્વ. [+ ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] હું અને તમે, હું તમે અને એ (અને બહુવચને પણ). (પોતાની જાતને માટે પહેલા પુરુષમાં પણ આ સર્વનામ અને એનાં રૂપ માનાર્થે વાપરવાનો પ્રઘાત છે.) [આકસ્મિક
**આ-પતિત** વિ. [સં.] આવી પડેલું, બની આવેલું,
**આપત્કાલ(-ળ)** પું. [સં.] આફતનો સમય, મુશ્કેલીનો સમય, કટોકટીની વેળા. (૨) દૈવકોપ, આસમાની-સુલતાની
**આપત્કાલિક, આપત્કાલીન** વિ. [સં.] આપત્કાળમાં આવી પડેલું [અડચણ
**આ-પત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] સંકટ, વિપત્તિ, આપદા. (૨) વિઘ્ન,
**આપત્તિ-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] જુઓ 'આપત્કાળ.'
**આપત્તિ-ગ્રસ્ત** વિ. [સં.] આપત્તિથી ઘેરાયેલું
**આપત્તિ-ધર્મ** પું. [સં.] જુઓ 'આપદ્ધર્મ.'
**આપદ** સ્ત્રી. [સં. आ-पद्], **આપદા** સ્ત્રી. [સં.] આપત્તિ. (૨) માનસિક મૂંઝવણ
**આપ-દીધું** વિ. [જુઓ 'આપ²' + 'દીધું.'] પોતાની મેળે આવી દાન કરેલું – આપેલું [(૨) સ્વાર્થ-દૃષ્ટિ
**આપ-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આપ²' + સં.] પોતાની નજર.
**આપદ્-ગત** વિ. [સં.] આપત્તિ પામેલું
**આપદ્-ગ્રસ્ત** વિ. [સં.] જુઓ 'આપત્તિ-ગ્રસ્ત'.
**આપદ્ધન** ન. [સં.] મુશ્કેલીને વખતે ઉપયોગમાં આવે તેવું ધન, મરણ-મૂડી
**આપદ્ધર્મ** પું. [સં.] આપત્તિની વેળાએ ન છૂટકે જે કરવાની ધર્મશાસ્ત્રોએ છૂટ આપી હોય તે માટેની પરિસ્થિતિ
**આપદ્-વ્યવસ્થા** સ્ત્રી. [સં.] આપત્તિવેળા કરવામાં આવતી ગોઠવણ, 'સ્ટેન્ડબાઇ એરેન્જમેન્ટ'
**આપ-ધાઈ** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'આપ-ધાયું + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય] પોતે પોતાની મેળે ધાવી જતી ગાય બકરી વગેરે
**આપ-ધાક** સ્ત્રી. [જુઓ 'આપ²' + 'ધાક'.] પોતાની બીક, પોતા તરફથી પોતાને થતો ત્રાસ

**આપ-ધાયું** વિ. [જુઓ 'આપ[૨]' + 'ધાવવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] પોતે પોતાની મેળે ધાવી જતું (પશુ)

**આપ-નૈવેદ્દી** વિ. [જુઓ 'આપ[૨]' + 'નૈવેદ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] આત્મનિવેદન કરનારું, આત્મનિવેદી

**આ-પન્ન** વિ. [સં.] પ્રાપ્ત થયેલું આવી મળેલું. (૨) શરણે આવેલું. (૩) આફતથી ઘેરાયેલું, આફતમાં આવી પડેલું.

**આપન્ન-સત્ત્વા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] સગર્ભા સ્ત્રી, ભારેવગી સ્ત્રી

**આપ-પ્રયાસ** પું. [જુઓ 'આપ[૨]' + સં.] પોતાની મહેનત, જાત-મહેનત

**આપ-બચાવ** પું. [જુઓ 'આપ[૨]' + 'બચાવ.'] પોતાથી પોતાનું રક્ષણ

**આપ-બડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આપ[૨]' + 'બડાઈ.'] પોતાથી પોતાનાં કરાતાં વખાણ, આત્મ-શ્લાઘા, આત્મ-પ્રશંસા, આપ-વડાઈ

**આપ-બલ(-ળ)** ન. [જુઓ 'આપ[૨]' + સં.] પોતાનું જોર, આત્મ-બળ

**આત્મ-બલિ(-ળિ)દાન** ન. [સં.] જુઓ 'આત્મ-ભોગ'.

**આપ-બળી** વિ. [જુઓ 'આપ[૨]' + સં. बली, પું.] આત્મ-બળવાળું

**આપ-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આપ[૨]' + સં.] પોતાની સમઝ. (૨) વિ. પોતાની બુદ્ધિ પ્રમાણે ચાલનારું. (૩) સ્વાર્થ-બુદ્ધિ

**આપ-ભોગ** પું. [જુઓ 'આપ[૨]' + સં.] આત્મભોગ, આત્મ-બલિદાન

**આપભોગી** વિ. [જુઓ 'આપ[૨]' + સં., પું.] આત્મ-બલિદાન આપનાર. (૨) પોતે એકલો જ ભોગ ભોગવનાર – મોજ માણનાર

**આપ-મતલબ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આપ[૨]' + 'મતલબ.'] પોતાનો જ માત્ર સ્વાર્થ

**આપ-મતલબિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.], **આપમતલબી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] પોતાની જ માત્ર મતલબ સાધનારું, સ્વાર્થી

**આપ-મતિ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આપ[૨]' + સં.] પોતાની બુદ્ધિ–અક્કલ. (૨) મમત, જિદ્દ

**આપમતિયું** વિ. [જુઓ 'આપ[૨]' + સં. मत + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.], **આપમતીલું** વિ. [+ ગુ. 'ઈલું' ત.પ્ર.] પોતાના મત-અભિપ્રાય પ્રમાણે ચાલનારું, મમતીલું

**આપ-મુખત્યાર** વિ. [જુઓ 'આપ[૨]' + 'મુખત્યાર'.] પોતાની મરજી માફક કરનાર, સ્વતંત્ર, સ્વાધીન

**આપ-મુખત્યારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આપ[૨]' + 'મુખત્યારી.'] પોતાની મરજી પ્રમાણે કરવાની સત્તા, સ્વતંત્રતા, સ્વાધીનતા

**આપ-મેળે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'આપ[૨]' + 'મેળે.'] પોતાની મેળે, સ્વયં

**આપ-રખુ** વિ. [જુઓ 'આપ[૨]' + '+ 'રાખવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] પોતાની જાતને બચાવનારું. (૨) સંકુચિત વિચારનું, 'કૉન્ઝર્વેટિવ' (વિ.ર.)

**આપ-રખું** વિ. [જુઓ 'આપ[૨]' + રાખવું + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] પોતાની જાતનું જ માત્ર રક્ષણ કરનારું, પોતાનું જ સાચવી બેસનારું, આપ-રખુ

**આપરાહ્ણિક** વિ. [સં.] દિવસના પાછલા ભાગને લગતું, બપોર પછીનું

**આપલ-પોપલ** વિ. [જુઓ 'પોપલ'નો દ્વિર્ભાવ.] નાજુક, સુકોમળ

**આપલ-પોપલિયાં** ન., બ.વ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કાંઈ વળે નહિ તેવું કામ, ફાંફાં, આવલાં. [૦કરવાં (રૂ. પ્ર.) પ્રેમચેષ્ટા કરવી]

**આપ-લે** સ્ત્રી. [જુઓ 'આપવું' + 'લેવું.'] લેવડ-દેવડ, લેણી-દેણી. (૨) વિનિમય, અદલો-બદલો, 'ઇન્ટર-ચેઇન્જ'. (૩) (લા.) તડજોડ, સમાધાન, 'કૉમ્પ્રોમાઇઝ' (મો. ક.)

**આપ-વખાણ** ન. [જુઓ 'આપ[૨]' + 'વખાણ'.] પોતાનું વખાણ, આત્મ-પ્રશંસા

**આપ-વડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આપ[૨]' + 'વડાઈ'.] પોતાની મહત્તા, પતરાજી, બડાઈ. (૨) આત્મ-શ્લાઘા

**આપ-વીતક** ન., **આપ-વીતી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આપ[૨]' + 'વીતવું' + ગુ. 'ક' કૃ. પ્ર. અને + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] પોતા ઉપર આવી પડેલી દુઃખની પરંપરા

**આપવું** સ. ક્રિ. [સં. अर्प् > પ્રા. अप्प-] અર્પણ કરવું, અર્પવું, દેવું. (૨) ફાળવવું, 'એલૉટ' કરવું. **અપાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અપાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આપ-શુદ્ધિ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આપ[૨]' + સં.] પોતાની જાતની પવિત્રતા રાખવી એ, આત્મ-શુદ્ધિ

**આપસ** વિ. [જુઓ 'આપ[૨]' દ્વારા; દ્વિર્ભાવની રીતે પ્રયોજાતો જોવા મળે છે.] આંતરિક

**આપસ-આપસ, આપસ-આપસ-માં** ક્રિ. વિ. [+ ગુ. 'માં' સા.વિ.નો અનુગ] પોતપોતામાં, અંદરોઅંદર, માંહોમાંહે, અરસપરસ, પરસ્પર

**આપ-સત્તા** સ્ત્રી. [જુઓ 'આપ[૨]' + સં.] પોતાની સત્તા

**આપસ-દારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આપસ' + ફા. 'દાર' + ગુ. 'ઈ' પ્રત્યય] ભાઈચારો, ભ્રાતૃભાવ

**આપ-સમાન** વિ. [જુઓ 'આપ[૨]' + સં.] પોતાના જેવું. (૨) (માનાર્થે) તમારા જેવું

**આપસ-માં** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'આપસ' + ગુ. 'માં' સા·વિ.નો અનુગ] આપસ-આપસમાં, અંદરોઅંદર

**આપસી** વિ. [જુઓ 'આપસ' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અંદર-અંદરનું, માંહોમાંહેનું, 'ઇન્ટર સે'

**આપસી-મધ્યસ્થતા** સ્ત્રી. [+ સં.], **આપસી-મધ્યસ્થી** સ્ત્રી. [+ સં. मध्यस्थ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખાનગી રીતે વચમાં રહી પતાવટ કરવી એ, 'પ્રાઇવેટ આર્બિટ્રેશન'

**આપ-સ્વાર્થ** પું. [જુઓ 'આપ[૨]' + સં.] પોતાનો સ્વાર્થ

**આપ-સ્વાર્થી** વિ. [જુઓ 'આપ[૨]' + સં., પું.] આપ-મતલબિયું

**આપ-હત્યારું** વિ. [જુઓ 'આપ[૨]' + 'હત્યારું'.] આપઘાતિયું

**આપા-આપી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આપ[૨]', દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] સ્વાર્થ

**આ-પાત** પું. [સં.] પડવાની ક્રિયા

**આપાત-કિરણ** ન. [સં.] કોઈપણ વસ્તુની ઉપર કે અંદર પડતું કિરણ, 'ઇન્સિડન્ટ રે'

**આપાત-કોણ** પું. [સં.] પ્રકાશનું કિરણ કોઈ સપાટી ઉપર પડીને જે બિંદુથી પાછું ફેંકાય તેમાંથી એ સપાટીને કાટખૂણે દોરેલી સીધી લીટીની અને એ કિરણની વચ્ચેનો ખૂણો

**આપાત-તલ(-ળ)** ન. [સં.] કિરણ જેના ઉપર પરાવર્તન પામે તે સપાટી

**આપાત-તઃ** ક્રિ.વિ. [સં.] અચાનક, એકાએક, એકદમ

**આપાત-બિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [સં., પું.] કિરણ જ્યાં પરાવર્તન પામે તે બિંદુ [બતાવનારી લીટી

**આપાત-રેખા** સ્ત્રી. [સં.] પરાવર્તન પામેલા કિરણની દિશા

**આપાતાક્ષ** પું. [+સં. अक्ष] કિરણ કોઈ સપાટી ઉપર પડીને જે બિંદુએ પાછું ફેંકાય તેમાંથી એ સપાટીને કાટ-ખૂણે દોરેલી સીધી લીટી

**આપાતી** વિ. [સં., પું.] નીચે ઊતરનારું

**આ-પાદ-મસ્તક** ક્રિ.વિ. [સં.] પગથી માથા સુધી

**આપા-ધાપી** સ્ત્રી. ખેંચતાણ

**આ-પાન,** ૰ક ન., ૰ભૂમિ સ્ત્રી. [સં.] દારૂનું પીઠું

**આપાપણું** વિ. [જુઓ 'આપ²'+'આપણું'.] આપ-આપણું, પોતપોતાનું [ભેદની સમજ

**આપાપર** ન. [જુઓ 'આપ²'+સં. अपर] મારા તારાના

**આપા-પંથી** (-પન્થી) વિ. [જુઓ 'આપ²'+'પંથ'+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] મનમાનતા માર્ગે ચાલનારું, કુમાર્ગી

**આ-પાંડુર** (-પાણ્ડુર) વિ. [સં.] થોડું ફિક્કું, આછું ભૂખરું

**આ-પીડ** પું. [સં.] મુગટ

**આપું** ન. [જુઓ 'આપ²'+ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] આત્મભાવ. (૨) (લા.) અહંભાવ, અભિમાન [પંડે

**આપૂપાં** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'આપોપું'.] પોતાની મેળે, જાતે,

**આપે-આપ** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'આપ²'નો દ્વિર્ભાવ થતાં પૂર્વપદને ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] પોતાની મેળે, જાતે, પંડે

**આપો** પું. [જુઓ 'બાપો' શબ્દનો વિકાર; સં. आत्मा > પ્રા. अप्पा સાથે કશો સંબંધ નથી.] બાપ, પિતા. (૨) બાપનો મોટો ભાઈ, મોટા બાપા. (૩) વૃદ્ધ માણસ (ખાસ કરી કાઠી લોકોમાં સંબોધન)

**આપો-આપ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'આપ²'-દ્વિર્ભાવ.] ખુદ, જાતે, પોતે, પંડે. (૨) પોતાની મેળે [(લા.) ટેક, ગૌરવ

**આપોપું** ન. [સં. आत्मत्व- > પ્રા. अप्पप्प-] પોતાપણું. (૨)

**આપોપે** ક્રિ.વિ. [+ગુ. 'એ' ત્રી.વિ., પ્ર.] પોતાની મેળે, કુદરતી રીતે. (૨) રાજીખુશીથી

**આપ્ત** વિ. [સં.] મળેલું, પ્રાપ્ત. (૨) (લા.) નજીકની સગાઈવાળું, સગુંસંબંધી. (૩) વિશ્વાસુ, આદરણીય, વિશ્વાસપાત્ર. (૪) પોતાને જે વસ્તુ વિશે કહેવાનું હોય તે વસ્તુ જાતે જોઈ હોય કે જાણી હોય તેવું માણસ

**આપ્ત-કામ** વિ. [સં.] બધા મનોરથ જેના સિદ્ધ થયા હોય તેવું [નિકટનું સગું. (૨) વિશ્વાસુ માણસ

**આપ્ત-જન** પું., ન. [સં., પું.] નજીકની સગાઈવાળું માણસ,

**આપ્ત-પ્રમાણ** ન. [સં.] અનુભવી માણસે રજૂ કરેલો કે સમર્થિત કરેલો પુરાવો

**આપ્ત-ભાવ** પું. [સં.] સગપણ, સંબંધ

**આપ્ત-મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ,-ળ) ન. [સં.] સગાંવહાલાં અને સ્વજનોનો સમૂહ [સલાહકાર કે પ્રધાન

**આપ્ત-મંત્રી** (-મન્ત્રી) પું. [સં.] રાજ્ય કરનારનો અંગત

**આપ્ત-વચન** ન. [સં.] અનુભવી માણસનો બોલ

**આપ્ત-વર્ગ** પું. [સં.] નિકટના અને વિશ્વાસુ સ્વજનોનો ઝમેલો, સગાંવહાલાં અને સ્વજનો

**આપ્ત-વાક્ય** ન. [સં.] આપ્ત-વચન. (૨) વેદાદિ ધર્મશાસ્ત્ર

**આપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] પ્રાપ્તિ

**આપ્તોક્તિ** સ્ત્રી. [સં. आप्त+उक्ति] જુઓ 'આપ્ત-વચન'.

**આપ્યાયન** ન. [સં.] પૂર્ણ કરવાનું કાર્ય. (૨) સંતોષ. (૩) પ્રેમ

**આફણિયે** ક્રિ.વિ. પોતાની મેળે. (૨) નકામું, કામ વગર. (૩) ઓચિંતું. (૪) સ્વાભાવિક રીતે, સહજ

**આફત** સ્ત્રી. [અર.] આપત્તિ, આપદા. (૨) મુશ્કેલી, મુસીબત, કષ્ટ. (૩) દુર્ભાગ્ય

**આફતાબ** પું. [ફા.] સૂર્યનો પ્રકાશ. (૨) સૂર્ય

**આફરડું** ક્રિ.વિ. પોતાની મેળે, સ્વાભાવિક રીતે. ['આફયડું' 'આફુડું' 'આફૂડું' એવાં ઉચ્ચારણ પણ ચાલુ છે.]

**આફરવું** અ.ક્રિ. [સં. आ-स्फुर > પ્રા. अप्फुर-] વાયુ ભરાવાથી (મુખ્યત્વે પશુઓના વિષયમાં) પેટનું ફૂલી જવું

**આફરીન** કે.પ્ર. [ફા.] સારું કાર્ય કરવા બદલ પ્રશંસાનો ઉદ્ગાર, શાબાશી. (૨) ફિદા, ખુશ

**આફરો** પું. [સં. आ-स्फोरक- > પ્રા. अप्फोरअ-] વાયુથી પેટનો ફુલાવો (પશુઓને ચડતો). [૰ચડ(-ઢ)વો (રૂ.પ્ર.) અભિમાનથી મત્ત થવું]

**આફળવું** સ.ક્રિ. [સં. आ-स्फल्- > પ્રા. अप्फल; 'અકર્મક'ના ભાવનું સકર્મક ક્રિયાપદ છે. ભૂ.કૃ. કર્તા ઉપર આધારિત] અફળાવું, અથડાવું, ભટકાવું. **અફળાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આફી-લાફી** ક્રિ.વિ. [રવા.] એલફેલ, ગમે તેમ, વગર વિચાર્યું

**આફુદી** સ્ત્રી. નશો આપનારી એક વસ્તુ

**આફૂસ** વિ., સ્ત્રી. [પોર્ચુ. 'આલ્ફોન્ઝો' નામના પોર્ચુગીઝ અમલદારે લાવેલી કેરીના વાવેતરથી થયેલી આંબાની એક જાત] એ નામની કેરીની એક જાત, હાફૂસ

**આફ્રિકા** પું. [અં.] પૃથ્વીના પૂર્વ ગોળાર્ધના ખંડોમાંનો આટલાંટિક અને હિંદી મહાસાગરો વચ્ચેનો વિશાળ ખંડ. (સંજ્ઞા.) [આફ્રિકા દેશને લગતું

**આફ્રિકન** વિ. [અં.], **આફ્રિકી** વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.]

**આબ** ન. [ફા., સં. आपः બ.વ., સ્ત્રી.] પાણી. (૨) (લા.) તેજ, નૂર, સત્ય, હીર, શક્તિ [સામાન

**આબક-દૂબક** પું. ગિલ્લીદંડાની એક રમત. (૨) પરચૂરણ

**આબ-કશ** વિ. [ફા.] પાણી ભરી લાવનાર

**આબ-કાર** પું. [ફા.] પાણી છાંટનાર કે લાવનાર માણસ, ભિસ્તી. (૨) દારૂ વેચનાર માણસ, કલાલ

**આબ-કારી** વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] દારૂ કે એવા કેફી પીણાને લગતું. (૨) સ્ત્રી. કેફી પીણા ઉપરની જગાત. (૩) સર્વ-સામાન્ય આયાત-જગાત, એકસાઇઝ'

**આબ-ખોરો** પું. [+ફા. 'ખોર' પ્રત્યય+ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] પાણી ભરવાનો કળશિયો, લોટો. (૨) પડઘીવાળું પહોળા મોઢાનું પાણીનું સાધન

**આબ-દાર** વિ. [ફા.] તેજદાર, પાણીદાર

**આબદાર-ખાતું** ન. [+જુઓ 'ખાતું'.] પીવાના પાણીની વ્યવસ્થા કરનારું ખાતું

**આબદાર-ખાનું** ન. [+જુઓ 'ખાનું'.] ઘરમાં પાણી રાખવાની ઓરડી. (૨) પાણિયારું

**આબ-રૂ** સ્ત્રી. [ફા.] મોઢાનું તેજ. (૨) (લા.) પ્રતિષ્ઠા,

મોભો. (૩) શાખ. (૪) કીર્તિ. [૦ ઉઘાડી કરવી. (રૂ.પ્ર.) બદનામ કરવું. ૦ ઉપર આવવું (રૂ.પ્ર.) ચારિત્ર્ય ઉપર શંકા કરવી. ૦ ઉપર હાથ ના(-નાં)ખવો (રૂ.પ્ર.) ચારિત્ર્ય ઉપર શંકા કરવી. (૨) કોઈ સ્ત્રી ઉપર બળાત્કાર કરવો. ૦ કાઢવી (રૂ.પ્ર.) ભારે પ્રતિષ્ઠા મેળવવી. ૦ના કાંકરા (રૂ.પ્ર.) ફજેતી. ૦ લૂ(-લૂં)ટવી, ૦લેવી (રૂ.પ્ર.) કોઈ સ્ત્રી ઉપર બળાત્કાર કરવો. (૨) કોઈની પ્રતિષ્ઠા ઉપર ઘા કરવો] [સંભાવિત

**આબરૂ-દાર** વિ. [ફા.] મોભો ધરાવનારું, પ્રતિષ્ઠિત,

**આબરૂ-નુકસાની** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'નુકસાની.'] આબરૂ ઓછી કરવાનો અન્યનો પ્રયત્ન. 'લાયબલ' (મો.ક.)

**આબરૂ-પત્ર** પું. [+ સં.,ન.] પ્રમાણપત્ર, ચાલચલગતનો પત્ર, 'સર્ટિફિકેટ' (મ.રૂ.)

**આબ(-બુ)વો** પું. એક વેલો કે એની શિંગ

**આબળિયો** પું. દૂધ દહીંનો વેપાર કરનાર માણસ. (૨) ઘાંચીની એ નામની એક જ્ઞાતિ કે એનો માણસ. (સંજ્ઞા.)

**આબાદ** વિ. [ફા.] સુખી, સલામત. (૨) સરસ, ઉત્તમ. (૩) વસ્તીવાળું. (૪) ખેડાયેલું, ફળદ્રુપ. (૫) ભરપૂર, સમૃદ્ધ. (૬) ક્રિ.વિ. ચૂકયા વિના, અચૂક. (૭) સચોટ

**આબાદાન** વિ. [ફા.] આબાદ, સમૃદ્ધ, પૈસે ટકે સુખી

**આબાદાની, આબાદી** સ્ત્રી. [ફા.] સંપન્નતા, સમૃદ્ધિ. (૨) વસ્તી

**આબાદુ** વિ. [+ ગુ. 'ઉ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] સચોટ

**આબાન** પું. [ફા.] પારસીઓના વર્ષનો દસમો દિવસ. (સંજ્ઞા.) (૨) પારસી વર્ષનો આઠમો મહિનો. (સંજ્ઞા.)

**આ-બાલ(-ળ)વૃદ્ધ** ક્રિ.વિ. [સં.] બાળકોથી વૃદ્ધો સુધીનાં

**આબા-શાહી** વિ. આસમાની કે જાંબુડિયા રંગનું

**આ-બાળ-વૃદ્ધ** જુઓ 'આ-બાલ-વૃદ્ધ.'

**આબિ(-બે)દ** વિ. [અર.] ઇબાદત કરનારું, ઉપાસક, ભક્ત. (૨) ધાર્મિક વૃત્તિનું. (૩) પવિત્ર

**આબુ** પું. [સં. अर्बुद- > પ્રા. अब्बुअ-] ગુજરાતની ઉત્તર સરહદે (અરવલ્લી) આડાવલાની ગિરિમાળાનો પશ્ચિમ છેડાનો ગિરિ-સમૂહ. (સંજ્ઞા.)

**આબુવો** જુઓ 'આબવો.'

**આબુ-સરો** પું. ઘોડાની એક જાત

**આબે-હયાત** ન. [ફા. + અર.] અમર કરે તેવો રસ, અમૃત

**આબે-હરામ** ન. [ફા. + અર.] જે પીવાનો નિષેધ હોય તેવું પીણું, દારૂ, શરાબ

**આબેહૂબ** વિ. [અર, 'હુવ્ હુવ્', ઉર્દૂ. હૂબહૂ] બિલકુલ તેવું, તાદૃશ, તદ્દન મળતા સ્વરૂપનું, હૂબહૂ

**આબો-હવા** સ્ત્રી. [ફા. આબ્ + વ + અર. હવા] હવાપાણી, હવામાન, વાતાવરણ, 'કલાઇમેટ'. (૨) દેશની હવા અને પાણી વિશેની પ્રકૃતિ [પ્રગટ થતું સામયિક

**આબ્દિક** વિ. [સં.] વાર્ષિક, સાંવત્સરિક. (૨) ન. વર્ષે વર્ષે

**આભ** પું., ન. [સં. अभ्र > પ્રા. अब्भ] આકાશ [૦ ઊંડળમાં લેવું (રૂ. પ્ર.) ભારે મોટું કામ કરવાની હામ ભીડવી. ૦જમીનનું અંતર, ૦જમીનનો ફેર (રૂ. પ્ર.) ભારે મોટો તફાવત, એકબીજાથી ખૂબ જુદા હોવાપણું. ૦ જેવડું (રૂ. પ્ર.) ખૂબ જ વિશાળ. ૦ટૂ(-તૂ)ટી પડવું (રૂ. પ્ર.) આફત આવી પડવી. ૦ ને જમીન એક થવાં (રૂ. પ્ર.) અસંભવિત બનાવ બનવો. (૨) મોટો ઉત્પાત થવો. (૩) અસાધારણ દુઃખ આવી પડવું. ૦ના તારા ઉખા(-ખે)ડવા (કે ઉતારવા) (રૂ. પ્ર.) અસાધારણ પરાક્રમ કરવું. (૨) મહા વિકટ કામ કરવું. (૨) બહુ જોર કરવું. ૦ ના તારા ખરવા (રૂ. પ્ર.) પ્રબળ ઉલ્કાપાત થવો, ભારે આફત આવી પડવી. ૦ ના તારા દેખવા (રૂ. પ્ર.) ઉચ્ચ પ્રકારનું સુખ અનુભવવું. (૨) કોઈ ભારે આશાનાં સ્વપ્ન જોવાં. ૦ ના તારા દેખાડવા (રૂ. પ્ર.) અતિ સંકટમાં નાખવું, બહુ તકલીફ આપવી. ૦ ની સાથે બાથ ભીડવી (રૂ. પ્ર.) મોટાની સાથે ઝઘડવું. (૨) શક્તિ ઉપરાંતનું કામ કરવું. (૩) ફળીભૂત ન થાય તેવી મોટી ઇચ્છા રાખવી. ૦ પડવું (રૂ. પ્ર.) અસાધારણ દુઃખ આવી પડવું ૦ ફાટવું, ૦ ફાટવો (રૂ. પ્ર.) ઘણો વરસાદ આવવો. (૨) એકસામટી આફત આવી પડવી. (૩) ઘણા લોકોનું એકઠું થવું. ૦ માં તારા જોવા (રૂ. પ્ર.) અતિશય સંકટમાં આવી પડવું. ૦ માં તારા દેખાડવા (રૂ. પ્ર.) મોટી મોટી વ્યર્થ આશા આપવી, આશા પાર પડશે એવો બીજાને ભરોસો દેખાડવો. ૦ રાતો (રૂ. પ્ર.) આકાશની લાલાશ જે ભાવી વરસાદની સૂચક છે એવી સ્થિતિ. ૦ વાંચવા (રૂ. પ્ર.) થોડા સમયમાં મોટું કામ કરવું]

**આભ-ઊડણુ** વિ. [+ જુઓ 'ઊડવું' + ગુ. 'અણ' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] આભમાં ઊડે તેવું. (૨) ઘોડાની એક જાત

**આભડ-છેટ (-ટય)** સ્ત્રી. [જુઓ 'અભડાવું'+'છેટું' રહેવું.] અડવાથી અભડાઈ જવાય એવી માન્યતા, અસ્પૃશ્યતા. (૨) ન અડવા જેવી વસ્તુ પદાર્થ કે માણસને અડવાથી થતી મનાતી અપવિત્રતા

**આભડ-છેટિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જેને અડતાં અભડાઈ જવાય તેવું. (૨) આભડછેટની વૃત્તિવાળું

**આભડવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. अब्भिड > અપ. अब्भड] અથડાવું, ભટકાવું. (૨) સામા મળવું. (૩) સંપર્કમાં આવવું. [-વા જવું (રૂ.પ્ર.) કોઈની પણ સ્મશાન-યાત્રામાં જવું]

**આભડું** ન. [+ ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] (લા.) રજસ્રાવ, રજોદર્શન

**આભડેલ** વિ. [+ ગુ. 'એલ' બી. ભૂ. કૃ.] અભડાયેલું, અશુદ્ધ થયેલું. (૨) (લા.) સાપ કરડયો હોય તેવું

**આભ-ઢાળું** વિ. [જુઓ 'આભ' + 'ઢાળ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] આકાશ બાજુનું

**આભપરો** પું. [સં अभ्र-परकः] (આભને પહોંચતું લાગે તેવું) બરડા પહાડનું ઉજ્જડ થયેલી ઘૂમલી નગરીની દક્ષિણ બાજુનું શિખર. (સંજ્ઞા.)

**આભ-ફાડ** વિ. [+ જુઓ 'ફાડવું.'] આકાશને ફાડી નાખે તેવું

**આ-ભરણ** ન. [સં.] ઘરેણું, આ-ભૂષણ

**આભરણું** ન. [જુઓ 'આભડવું' દ્વારા.] બહારગામથી કોઈ સગાંના મરણના ખબર આવતાં નાતીલા અને સગાંસંબંધી સ્નેહીઓ મળી ગામ બહાર નાહવાના સ્થળે જવાની ક્રિયા કે વહેવાર કરે છે એ. [૦ કાઢવું (રૂ.પ્ર.).]

**આભલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આભલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું વાદળું, વાદળી. (૨) નાની આરીસી

**આભલું** ન. [સં अभ्रक->પ્રા. अब्भअ->અપ. अब्भुल्लअ.] આકાશ. (૨) ચાંદરડું, નાનો તારો. (૩) લૂગડામાં ચોડવામાં આવતો કાચનો નાનામાં નાનો અરીસો, સિતારો. (૪) પાણી. (૫) હલેસું

**આભ-વર્ણું** વિ. [+સં. वर्ण+ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] આકાશના રંગ જેવા રંગનું, વાદળી રંગનું. (૨) ભૂરું

**આભા** સ્ત્રી. [સં.] તેજ, પ્રકાશ, દીપ્તિ. (૨) ઝલક, તેજો-મય છાયા, પ્રતિબિંબ. (૩) ભભક, સુંદરતા, શોભા

**આ-ભાણક** ન. [સં.] એક નાટ્ય-પ્રકાર (જેમાં કોઈ કહેવતને આધારે વસ્તુ લઈ નાટ્ય-રચના થઈ હોય છે.) (નાટ્ય.) [(૨) (લા.) આકાશ

**આભા-મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ,-ળ) ન. [સં.] તેજનું કૂંડાળું.

**આ-ભાર** પું. [સં.] બીજાની કરેલી મહેરબાનીનો બોજ, ઉપકારવશતા, અહેસાન, પાડ. [**૦ થવો** (રૂ. પ્ર.) ઉપ-કારવશતા થવી. **૦ માનવો** (રૂ. પ્ર.) ઉપકારવશતા બતાવવી, અહેસાન થયાનો સ્વીકાર કરવો]

**આભાર-(૦પ્ર)દર્શક** વિ. [સં.] આભારની લાગણી બતાવનારું

**આભાર-(૦પ્ર)દર્શન** ન. [સં.] આભાર થયો છે એવી લાગણી વ્યક્ત કરવી એ

**આભાર-વશ** વિ. [સં.] ઉપકાર નીચે આવેલું, આભારી

**આભારવશ-તા** સ્ત્રી. [સં.] આભારી હોવાપણું

**આભાર-સૂચક** વિ. [સં.] આભારની લાગણી બતાવનારું

**આભારી** વિ. [સં., પું.] આભારવાળું, આભાર-વશ. [**૦ હોવું** (રૂ. પ્ર.) કારણને લીધે પરિણામ પામવું]

**આભા-લાડુ** પું. [સં.+જુઓ 'લાડુ'.] (લા.) કલ્પનામાં રહેલી મોટાઈ. (૨) મોટી આશા. (૩) મોટો લાભ

**આ-ભાસ** પું. [સં.] ઝાંખો પ્રકાશ. (૨) ખોટો દેખાવ, ભ્રમ, 'ઇલ્યુઝન'. (૩) સાદૃશ્ય. (વ્યા.) (૪) ભ્રામક હેતુ, હેત્વાભાસ. (તર્ક.)

**આભાસી** વિ. [સં., પું.] આભાસ આપતું, 'ઇલ્યુઝિવ'

**આભાસ-કેંદ્ર** (-કેન્દ્ર) ન. [સં.] કિરણોની દિશાને ઉલ-ટાવવામાં આવે તો વીખરાયેલાં કિરણ જ્યાં એકઠાં મળે તે બિંદુ, 'વર્ચ્યુઅલ ફોકસ'

**આભાસ-જ્ઞાન** ન. [સં.] ખોટી સમઝ, ભ્રમયુક્ત ખ્યાલ

**આભાસ-ધર્મ** પું. [સં.] પાંચ અધર્મોમાંનો એક અ-ધર્મ, શ્રદ્ધા વિનાનો બીજાને દેખાડવા કરાતો ધર્મ, છલ-ધર્મ

**આભાસ-પ્રતિબિંબ** (-બિમ્બ) ન. [સં.] આંખને દેખાતું છતાં ખરેખર ન હોય તેવું પ્રતિબિંબ, ભ્રામક પ્રતિબિંબ

**આભાસ-મૈત્રી** સ્ત્રી. [સં.] દેખાવની-ઉપરચોટિયા મિત્રતા

**આભાસ-વાદ** પું. [સં.] જગત બ્રહ્મનો માત્ર આભાસ છે—ખરી રીતે કશું જ નથી—એ પ્રકારનો વાદ-સિદ્ધાંત. (વેદાંત.)

**આભાસવાદી** વિ. [સં., પું.] આભાસવાદમાં માનનારું

**આભાસ-સામ્ય** ન. [સં.] દેખાદેખીથી થયેલો સમાન વિકાર, સામ્યાભાસ કે સાદૃશ્ય. (વ્યા.)

**આભાસાત્મક** વિ. [+સં. आत्मन्+क] માત્ર આભાસરૂપ, ભ્રમમૂલક, આભાસી

**આ-ભાસિત** વિ. [સં.], **આ-ભાસી** વિ. [સં., પું.] સરખા સરખા પ્રકારનો દેખાવ આપનારું, ભળતા દેખાવનું

**આભિચારિક** વિ. [સં.] અભિચાર-માંત્રિક પ્રયોગને લગતું

**આભિજાત્ય** ન. [સં.] ઉત્તમ કુળનું હોવાપણું, ખાનદાની, કુલીનતા [અનુકૂળતા

**આભિમુખ્ય** ન. [સં.] અભિમુખતાને લગતું હોવાપણું,

**આભીર** પું. [સં.] એ સંજ્ઞાની એક પૌરાણિક કાલથી ચાલી આવતી ગોપ-જાતિ (જેમાંથી 'આહીર'-'આયર' કોમ ઊતરી આવી છે.) (સંજ્ઞા.) (૨) એ સંજ્ઞાથી પૌરાણિક કાલમાં નર્મદા નદીના મુખ પાસેના પ્રદેશનો અને કચ્છ વાગડથી લઈ કુરુક્ષેત્ર સુધીનો એવો 'શૂદ્રાભીર' 'શૂરાભીર' નામનો પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.) (૩) ઈ.સ. ની ૨ જી સદીમાં સિંધુ નદીના મુખ પાસેનો 'આભીરિયા' નામનો પ્રદેશ (આજનો કચ્છ વાગડ-ઉપરના થરપારકર સહિતનો). (સંજ્ઞા.)

**આભીર-પલ્લિ(-લ્લી)**, **આભીર-પલ્લિકા** સ્ત્રી. [સં.] આભીર લોકોના નેસડાઓવાળું ગામડું

**આભીરિયા** પું. [તૉલેમીએ ઈ.સ.ની ૨ જી સદીમાં એ સંજ્ઞાથી નોંધ્યો છે.) સિંધુના મુખ પાસેનો પ્રદેશ (થરપારકર અને કચ્છ વાગડનો પ્રદેશ), આભીર પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.)

**આભીરી** સ્ત્રી. [સં.] આભીર સ્ત્રી, આહીરાણી. (૨) આભીર લોકોની ભાષા—એક પ્રકારની મધ્યકાલીન અપ-ભ્રંશ ભાષા. (સંજ્ઞા.)

**આભું** વિ. [સં. अद्भुत->પ્રા. अब्भुअ-નું વિકસેલું; ગુ. અર્થ] ચકિત, વિસ્મિત, દિઙ્મૂઢ, સ્તબ્ધ. (૨) ચોંકેલું, ભડકેલું. (૩) ગભરાયેલું, બેબાકળું

**આ-ભૂષણ** ન. [સં.] ઘરેણું, અલંકાર

**આ-ભૂષિત** વિ. [સં.] શણગારેલું

**આભેસ** કે.પ્ર. [રવા.] સમુદ્રમાં વહાણ હંકારતી વેળા સઢ ચડાવતી વખતે બોલાતો ઉદ્ગાર [**૦કરવું** (રૂ.પ્ર.) વહાણનો સઢ ચડાવવો]

**આ-ભોગ** પું. [સં.] ભોગવટો. (૨) સાપની ફેણ. (૩) ગેય રચનામાં ધ્રુવ પદની ચાર તૂકમાંની ત્રીજી તૂક. [**૦વાળવો** (રૂ.પ્ર.) પતાવવું, સમેટી લેવું]

**આભ્યંતર** (આભ્ય-તર) વિ. [સં.] અંદરનું, માંહેનું, ભીતરનું. (૨) ખાનગી. (૩) નાગરો વગેરે ઉચ્ચ બ્રાહ્મણ જ્ઞાતિઓમાં ગણાતું 'ભીતરા' વર્ગનું (સંજ્ઞા.)

**આભ્યંતર-પ્રયત્ન** (આભ્ય-તર-) પું. [સં.] વર્ણોનું ઉચ્ચા-રણ કરતી વેળા મુખના અંદરનાં જુદાં જુદાં સ્થાનોમાં જિહ્વાનો સ્પર્શ થતાં કે સ્પર્શ થયા વિના જિહ્વાની હિલચાલથી થતો ઉચ્ચારણ-પ્રયત્ન. (વ્યા.)

**આભ્યંતરિક**, **આભ્યંતરીય** (આભ્ય-ત-) વિ. [સં.] અંદરનું, માંહેનું [મહાવરો રાખનારું

**આભ્યાસિક** વિ. [સં.] અભ્યાસને લગતું. (૨) અભ્યાસી,

**આભ્યુદયિક** વિ. [સં.] અભ્યુદય-ઉન્નતિને લગતું. (૨) (૨) આબાદી આપનારું. (૩) ન. ખુશાલીભર્યો અવસર

**આમ[૧]** વિ. [સં.] કાચું, અપક્વ. (૨) ન પચેલું (આંતર-ડામાં). (૩) પું. ઝાડા સાથે નીકળતો સફેદ અને ચીકણો પદાર્થ, જળસ, કાચો મળ

**આમ[૨]** (આ:મ) ક્રિ.વિ. [સં. एवम् >અપ. एवँ>एम ના સાદૃશ્યે ગુ.માં] આ પ્રમાણે, આ રીતે. (૨) આ તરફ,

આ બાજુ, આણી ગમ

**આમ[૩]** સ્ત્રી. [સં. आम्र ન., સામાન્ય રીતે 'કેરી' માટે સમાસના પૂર્વપદમાં] કેરી

**આમ[૪]** વિ. [અર. આમ્મ્] સર્વસાધારણ, સામાન્ય લોકનું, સાર્વજનિક. (૨) જાહેરનું

**આમ-કુંભ** (-કુમ્ભ) પું. [સં.] માટીનો કાચો ઘડો

**આમ-ગંધ** (-ગન્ધ) પું. [સં.] કાચો ગંધ. (૨) માંસનો ગંધ

**આમ-ચું** ન. [જુઓ 'આમ[૩]' દ્વારા.] કાચી કેરીનું સૂકવેલું ચીરિયું કે ટુકડો, આંબોળિયું

**આમ-ચૂર** પું. [જુઓ 'આમ[૩]' દ્વારા.] આમચું. (૨) કેરીનું અથાણું (૩) કેરીનો અથાણા-રૂપ છૂંદો. (૪) (લા.) કોકમ

**આમ-ચૂંટણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આમ[૪]' + 'ચૂંટણી.'] સર્વસામાન્ય જનતામાંથી ઉમેદવારોની ચૂંટણી

**આમ-જનતા** સ્ત્રી. [જુઓ 'આમ[૪]' + સં.] સર્વસામાન્ય લોક, સર્વસાધારણ રૈયતનો વર્ગ, આમ-લોક, 'મેસ'

**આમ-જન્ય** વિ. [સં.] મરડાના રોગમાંથી પેદા થતું

**આમ-જલસો** પું. [જુઓ 'આમ[૪]' + 'જલસો'.] જાહેર સમારંભ. (૨) સંગીતનો જાહેર સમારંભ

**આમજી-ભામજી** પું. [ગ્રા., જુઓ 'આમ[૪]'; એનો 'જી' સાથે દ્વિર્ભાવ] (લા.) સગાંસંબંધી

**આમ-જ્વર** પું. [સં.] કાચો-અપક્વ તાવ. (૨) આમદોષ-વાળો તાવ

**આમટ** વિ. [સં. अम्ल – > પ્રા. अंब-, अंम-ખાટું + ગુ. 'ટ' ત. પ્ર.] ખાટું, ખટાશવાળું

**આમ-ટી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] આંબલીના પાણીની કઢી. (૨) ખાટી દાળ. (૩) આંબલી વગેરે નાખી બનાવેલી ચટણી જેવી વાની

**આમટો** પું. વસ્તુને આમળ્યાથી એના ઉપર દેખાતો વાંકો લિસોટો, આમળો, વળ. (૨) (લા.) ટેક. (૩) અભિમાન, અહંકાર, અમળાટ. (૪) ખાર, દ્વેષ

**આમ(-મે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આમ[૧]' દ્વારા.] પૂંઠની અંદરનો કોમળ ભાગ કે જે આંતરડાને છેડે આવેલો છે અને જેમાં મળ રહે છે – નબળાઈમાં જે બહાર પણ નીકળી આવે છે. (૨) (લા.) પૈડાની નાળમાં ઘરો નાખવાની લોખંડની ભૂંગળી, ચરેલું. (૩) આગળિયો. (૪) ઉલાળો. [૦ આવી રહેવી (-રે:વી), ૦ નીકળી જવી (રૂ. પ્ર.) થાકી જવું]

**આમણ-સામણ** (આ:મણ-સા:મણ) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'સામું'નો દ્વિર્ભાવ.] એકબીજાને, અન્યોન્ય, પરસ્પર, અરસપરસ

**આમણ-દૂમણું** વિ. ['દૂમણું'નો દ્વિર્ભાવ] આભારથી દબા-યેલું, ઉપકારવશ

**આમણ(-લ,-ળ) સારો** જુઓ 'આમલસારો'.

**આમણું** (આ:મણું) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'આમ[૨]' + ગુ. 'નું' છ. વિ. નો અનુગ; અને ઉચ્ચારણભેદ] આ બાજુ, આ તરફ. [-ણુની પૂંજી દામણમાં (રૂ. પ્ર.) અનીતિથી મેળવેલા દ્રવ્યની નિરર્થકતા. -ણેથી ખામણે (રૂ. પ્ર.) જ્યાંનું ત્યાં ને ત્યાં.]

**આમ(૦થી)તેમ** (આ:મથી તે:મ) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'આમ[૨]' + ગુ. 'થી' પા. વિ. નો અનુગ + 'તેમ'.] ગમે તેમ, ઢંગધડા વિના, ગમે ત્યાં. જ્યાં ત્યાં, અહીં તહીં

**આમ-તોર** પું. [જુઓ 'આમ[૪]' + 'તોર.'] જાહેર અભિપ્રાય. જાહેર મત, સામાન્ય મત

**આમથી તેમ** (આ:મથી તે:મ) જુઓ 'આમ-તેમ.'

**આમદ, ૦ની** સ્ત્રી. [ફા.], **-દાની** સ્ત્રી. પ્રાપ્તિ, આવક. (૨) પેદાશ, ઊપજ

**આમ-દોષ** પું. [સં.] અજીર્ણને કારણે શરીરમાં થતી વિકૃતિ કે પાચન-પ્રક્રિયાની ખામી

**આમન(-ને)-સામન(-ને)** (આ:મન(-ને)-સા:મન(-ને) ક્રિ. વિ. જુઓ 'આમણ-સામણ'.

**આમ-નું[૧]** (આ:મ-નું) જુઓ 'આમણું.'

**આમ-નું[૨]** (આ:મનું) વિ. ['આ' સર્વનું માનાર્થ બ. વ. + ગુ. 'નું' છ.વિ. ના અર્થનો અનુગ] સામે રહેલી આ માન્ય વ્યક્તિનું. **આમના (૦ ઉપર, ૦ કાજે, ૦ ખાતર, ૦ થકી, ૦ થી, ૦ માટે, ૦ માથે, ૦ માં, ૦ વડે, ૦ વતી, ૦ વિશે, ૦ સારુ), આમની (૦ ઉપર), આમને (૦ કાજે, ૦ ખાતર, ૦ માટે, ૦ માથે, ૦ વિશે),** – રીતે માનાર્થ પ્રયોગ

**આમને-સામને** (આ:મને-સા:મને) ક્રિ. વિ. જુઓ 'આમણ-સામણ.'

**આમન્યા** સ્ત્રી. [હિં.] માન-મર્યાદા, વડીલો સાથેનું સભ્ય વર્તન, મલાજો. (૨) (લા.) તાબેદારી, આજ્ઞાધીનતા. [**૦ પાળવી, ૦ માનવી, ૦ રાખવી** (રૂ. પ્ર.) આજ્ઞા પ્રમાણે વર્તવું. (૨) મર્યાદા સાચવવી. **૦ માં રહેવું** (-રે:વું) (રૂ. પ્ર.) મર્યાદા સાચવવી. **૦ રહેવી** (-રે:વી) (રૂ.પ્ર.) મર્યાદા રહેવી]

**આ-મન્વંતર** (-મન્વન્તર) ક્રિ. વિ. [સં.] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે કોઈ પણ એક મનુની ૩,૦૬,૭૨,૦૦૦ વર્ષોની કારકિર્દીના સમય સુધી

**આમ-પાક** પું. [સં.] સોજાના રોગ વગેરેના અંગરૂપ અ-પક્વને પકવવાપણું. (૨) જળોદરના રોગની શરૂઆત

**આમ-પાત્ર** ન. [સં.] માટીનું કાચું વાસણ

**આમ-પ્રજા** સ્ત્રી. [જુઓ 'આમ[૪]' + સં.] આમ-જનતા, સામાન્ય પ્રજાજન

**આમ-રક્ત** ન. [સં.] લોહીના ઝાડા થવાનો રોગ

**આમય** પું. [સં.] રોગ, વ્યાધિ

**આ-મરણ, -ણાંત** (-મરણાન્ત) ક્રિ. વિ. [સં.+अन्त] મૃત્યુની છેલ્લી પળ સુધી, જીવન પર્યંત

**આમ-રસ[૧]** પું. [સં.] જઠરમાં ખોરાકનું થતું માવા જેવું રૂપ, પકવાશયમાં લોંદો થયેલો ખોરાક. (૨) પેટમાંનો કાચો મળ, 'ચાઇમ'

**આમ-રસ[૨]** [જુઓ 'આમ[૩]' + સં.] કેરીનો રસ

**આમ-રસિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **આમ-રસી[૧]** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કેરીના રસ જેવા રંગવાળું

**આમ-રસી[૨]** વિ. [સં., પું.] અડધું પાકેલું (મળ વગેરે)

**આમરાઈ** સ્ત્રી. [સં. आम्रराजिका > પ્રા. अम्म-राइआ] જુઓ 'અમરાઈ.'

**આમરાની** સ્ત્રી. [ફા.] વચલી મારી અને સૂયા અથવા તૂતકની સાથે બાંધેલું દોરડું, સભાઈ, સાંભાઈ. (વહાણ.)

**આમરિયો** પું. [સં. आम्र- ] આંબો, કેરીનું ઝાડ

**આમરી¹** સ્ત્રી. [ સં. आम्र- ] જૂના જૂનાગઢ રાજ્યના ભૂત-પૂર્વ એક દીવાન સાલે હિંદીએ લાવી આપેલા આંબાની કેરી, સાલેભાઈની આમરી, (અત્યારની) કેસર કેરી. (સંજ્ઞા.)

**આમરી²** ન. પીળાં ખાટાં ફળવાળું એક જાતનું સુંદર ઝાડ. (૨) હાથેક ઊંચાઈનો એક જાતનો છોડ

**આમરી-શ્રાવણિયો** પું. [જુઓ 'આમરી¹' + સં. + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] શ્રાવણ માસમાં પાકતો એક જાતનો ઉમદા આંબો

**આમલક** ન. [સં., પું.] આમળાનું ઝાડ. (૨) ન. આમળું (૩) શિખરવાળાં દેવાલયો ઉપર ઈંડું જેમાં રાખવામાં આવે છે તે ચક્રાકાર સ્થાપત્ય ('આમળા'ના ઘાટનું), આમલસાર

**આમલકી** સ્ત્રી. [સં.] આંબળાનું ઝાડ. (૨) ફાગણ સુદ અગિયારસ, કુંજ એકાદશી. (સંજ્ઞા.) [આમલક

**આમલ-સાર** પું. [સં. आमलक દ્વારા] શિખર ઉપરનું

**આમલ(-ળ)-સારો** પું. ગંધકની એક ખાસ જાત

**આમલી** સ્ત્રી. [સં. अम्ली, પ્રા. अंबलिआ] આંબલીનું ઝાડ. (૨) આંબલીના પાકેલા કાતરા. [રૂ.પ્ર. માટે જુઓ 'આંબલી'.]

**આમલી-પીપળી** સ્ત્રી. [ + જુઓ 'પીપળી.'] ઝાડની એક-ડાળીથી બીજી ડાળીએ કૂદતા જઈ રમવામાં આવતી એક બીજાને પકડવાની રમત, આંબળી-પીપળી

**આમ-લોક** ન. [જુઓ 'આમ⁴' + સં., પું.] આમ પ્રજા, સર્વસામાન્ય જનતા, 'મેસ' (ર.ક.)

**આમ-વર્ગ** પું. [જુઓ 'આમ⁴' + સં.] સામાન્ય લોકોનો સમૂહ, જનતા, પ્રજાવર્ગ

**આમ-વાત** પું. [સં.] પેટમાં થતો એક જાતનો વાયુનો રોગ (અજીર્ણને લીધે થતો), આમ-વાયુ

**આમવાતિક** વિ. [સં.] આમવાતને લીધે થતું (તાવ વગેરે)

**આમ-વાયુ** પું. [સં.] જુઓ 'આમ-વાત.'

**આમ-વિકાર** પું. [સં.] ઝાડામાં ચીકણો કાચો મેલ-મળ નીકળવાનો રોગ

**આમ-વ્યાધિ** પું., સ્ત્રી. [સં., પું.] જુઓ 'આમ-વાત.'

**આમ-શૂલ(-ળ)** ન. [સં.] અપચાને લીધે પેટમાં આવતી ચૂંકનો રોગ

**આમ-સભા** સ્ત્રી. [જુઓ 'આમ⁴' + સં.] લોકસભા, સંસદ, 'પાર્લામેન્ટ' (સર્વ-સામાન્ય લોકોએ લોકશાહીમાં ચૂંટેલા પ્રતિનિધિઓની શાસક સભા)

**આમ-સરા** સ્ત્રી. [જુઓ 'આમ⁴' + ફા.] જાહેર વિશ્રામ-સ્થાન, ધર્મશાળા, સરાઈ

**આમળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી., -ળિયું ન. [ + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત પ્ર.] જુઓ 'આમણ'. [**આમળ ( કે આમળિયું) કાઢવું** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ થકવવું, થકવી નાખવું]

**આમળ-નળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આમળો' + 'નળી'.] સ્ક્રૂના પેચ જેવા આકારની નળી

**આમળવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'આમળો',-ના.ધા.] વળ ચડાવ-વો. (૨) મરડવું. (૩) ચોળવું, મસળવું. **અમળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અમળાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આમળ-સારો** જુઓ 'આમલ-સારો'

**આમળિયાળું** વિ. [જુઓ 'આમળિયું²' + ગુ. 'આળું' ત.પ્ર.] વાંકડિયું

**આમળિયું¹** ન. જુઓ 'આમણ'. [**૦કાઢવું** (રૂ.પ્ર.) ખૂબ થકવવું, થકવી નાખવું]

**આમળિયું²** ન. [જુઓ 'આમળો' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] શરીરને મરડવાની ક્રિયા. (૨) બાળકોના પગનું વળવાળું એક ઘરેણું. (૩) તંતુવાદ્યના તારને ખેંચવાની ખૂંટી (વળ ચડાવાતો હોઈ). (૪) દાબાની તમાકુને વળ દઈ બાંધેલું ગડિયું-વળિયું

**આમળિયો** પું. [જુઓ 'આમળો' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] દોરી વણવામાં વપરાતું એક સાધન (વળ ચડાવવા માટેનું)

**આમળું** જુઓ 'આંબળું.' [ખાર

**આમળો** પું. [સં. आम्रेड-] વળ. (૨) (લા.) અમર્ષ, દ્વેષ,

**આ-મંત્રણ** (-મન્ત્રણ) ન. [ સં. માં પરવાનગી' 'રજા' ] સંબોધન. (૨) [ગુ.માં રૂઢ થયેલ] નિમંત્રણ, નોતરું, ઈજન

**આમંત્રણ-પત્ર** (-મન્ત્રણ-) પું. [સં., ન.], -ત્રિકા સ્ત્રી. [સં.] નોતરા માટેનો પત્ર, નિમંત્રણ-પત્રિકા

**આ-મંત્રણા** (-મન્ત્રણા) [સં., ગુ. અર્થ] જુઓ 'આ-મંત્રણ'.

**આમંત્રવું** (-મન્ત્રવું) સ. ક્રિ. [સં. आ-मन्त्र्, તત્સમ; ગુ. માં વિકસેલો અર્થ] આમંત્રણ આપવું, નોતરવું. **આમં-ત્રાવું** (-મન્ત્રાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **આમંત્રાવવું** (-મન્ત્રાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**આમંત્રાવવું, આમંત્રાવું** (-મન્ત્રા-) જુઓ 'આમંત્રવું'માં.

**આ-મંત્રિત** (-મન્ત્રિત) વિ. [સં., ગુ. અર્થ] આમંત્રેલું, નોતરેલું

**આ-મંત્રી** (-મન્ત્રી) વિ. [સં., પું., ગુ. અર્થ] આમંત્રણ આપનાર

**આમાજીર્ણ** ન. [સં. आम + अजीर्ण] ખાધેલું અનાજ ઝાડામાં એમ ને એમ નીકળવાનો અપચાનો રોગ [(૨) સંગ્રહણી

**આમાતિસાર** પું. [સં. आम + अतिसार] મરડાનો રોગ.

**આમાન** ન. [સં. आमान्न], **આમાન્ન** ન. [સં. आम + अन्न] (મરણ સમયે દાનમાં) બ્રાહ્મણને આપવામાં આવતું કાચું કોરું ધાન્ય [પેટ, હોજરી

**આમાશય** પું., ન. [સં. आम + आशय, પું] જઠર, ઉદર,

**આમાશય-શૂલ(-ળ)** ન. [સં.] જઠરમાં થતી ચૂંક

**આમાંશ** (આમાંશ) પું. [સં. आम + अंश] લોહીવાળો ઝાડો

**આમિક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] યજ્ઞમાં વપરાતી ઉકાળેલા દૂધ અને દહીંની એક મેળવણી. (૨) ઊના દૂધમાં દહીં નાખતાં બનેલો પદાર્થ, પનીર

**આમિલ** પું. [અર.] અધિકારી. (૨) સિંધમાંની એ સંજ્ઞાની એક હિંદુ જાતિ અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**આમિષ** ન. [સં.] માંસ (૨) (લા.) લાલચ

**આમિષ-પ્રિય** વિ. [સં.] માંસ જેને વહાલું હોય તેવું, માંસાહારી

**આમિષાહાર** પું. [ + સં. आहार] માંસનો ખોરાક, માંસાહાર

**આમિષાહારી** વિ. [ + સં. आहारी, પું.] માંસાહારી, બિન-શાકાહારી, 'નૉન-વેજિટેરિયન'

**આમીન** કે.પ્ર. [અર.] એમ થાઓ, તથાસ્તુ

**આ-મુખ** પું. [સં., ન.] ગ્રંથના આરંભમાં માન્ય વ્યક્તિને હાથે લખાયેલો પ્રવેશક, 'ફૉર્વર્ડ', 'પ્રિએમ્બલ'(હંસા મહેતા.) (૨) નાટ્યના આરંભમાં સૂત્રધાર-નટી-વિદૂષક વગેરે

કરે છે તે પ્રસ્તાવના. (નાટ્ય.)
**આમુત્રિક, આમુષ્મિક** વિ. [સં.] પરલોક સંબંધી
**આ-મૂલ** ક્રિ.વિ. [સં.] મૂળથી માંડીને, મૂળ સુધી. (૨) મૂલસ્પર્શી, 'રેડિકલ' (દ. કા. શા.)
**આમૂલાગ્ર** ક્રિ. વિ. [+સં. अग्र] મૂળથી લઈ ટોચ સુધી
**આ-મૃત્યુ** ક્રિ. વિ. [સં.] મૃત્યુની છેલ્લી પળ સુધી, જીવન પર્યંત, આ-મરણ
**આમે,(-મેય)** (આ:મે, આ:મેય) ક્રિ. વિ. [જુએ 'આમ¹' + ગુ. 'ય' (< इ > એ) અને 'એય'] આમ પણ. (૨) આમ હોઈ ને
**આમેજ** ક્રિ. વિ. [ફા. આમીઝ્] ભેળવેલું, મિશ્રિત, સામેલ
**આમેણ** (-ણ્ય) જુએ 'આમણ.'
**આમેય** (આ:મેય) જુએ 'આમે.'
**આમે-સામે** (આ:મે-સા:મે) ક્રિ.વિ. ['સામે'નો દ્વિર્ભાવ.] સામસામાં, રૂબરૂ
**આમોટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [સં. आम-वर्ती > પ્રા. आम-वट्टी] સૂકવીને બનાવેલી પાતળી રોટલી, આંબાપોળી
**આમોડવું** સ. ક્રિ. [સં. आम्रेड-] આમળવું, મરડવું. **આમોડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આમોડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**આમોડાવવું, આમોડાવું** જુએ આમોડવું'માં.
**આમોડિયાં** ન., બ. વ. [સં. आम्र-पुटिक- > પ્રા. अम्मउडिअ-] કાચી કેરીનાં સૂકવેલાં ચીરિયાં કે ટુકડા, આંબોડિયાં
**આ-મોદ, ૦પ્રમોદ** પું. [સં.] મોજમઝા, આનંદ-પ્રમોદ, ખુશાલી
**આમોદ-પ્રમોદ-કર** વિ. [સં.] મોજમઝા કરનારું. (૨) પું. મોજશોખનાં સાધનો ઉપર લેવામાં આવતો વેરો, 'એન્ટર્ટેઇનમેન્ટ ટેક્સ'
**આ-મ્નાત** વિ. [સં.] ધર્મનાં પુસ્તકોમાં કહેવામાં આવેલું. (૨) સારી રીતે અભ્યાસ કરેલું. (૩) ન. અભ્યાસ, અધ્યયન
**આ-મ્નાય** પું. [સં.] ધાર્મિક પરંપરા, સંપ્રદાય. (૨) પરંપરાથી મળેલ ધાર્મિક ગ્રંથ. (૩) પરંપરાથી ઊતરી આવેલ રિવાજ, રૂઢિ, શિષ્ટાચાર, 'ડોગ્મા' (મ. હ.). (૪) રાજ્ય-બંધારણ, 'કૉન્સ્ટિટ્યુશન' (ઉ. કે.)
**આમ્ર** પું. [સં.] આંબાનું ઝાડ, આંબો
**આમ્ર-કલિકા, આમ્ર-કલી(-ળી)** સ્ત્રી. [સં.] આંબાનો મોર
**આમ્ર-કુંજ** (-કુઞ્જ) સ્ત્રી. [સં., પું., ન.] આંબાની ઘટાવાળું સ્થાન, અમરાઈ
**આમ્ર-પલ્લવ** ન. [સં., પું.] આંબાનું કૂંપળ
**આમ્ર-પલ્લિ(-લ્લી), -લ્લિકા** સ્ત્રી. [સં.] જ્યાં નજીકમાં ઘણા આંબા છે તેવું ગામડું
**આમ્ર-ફલ(-ળ)** ન. [સં.] આંબાનું ફળ, કેરી, અંબું
**આમ્ર-મય** વિ. [સં.] આંબાઓથી ભરચક, આંબાઓથી છવાયેલું
**આમ્ર-મંજરી** (-મઞ્જરી) સ્ત્રી. [સં.] આંબાનો મોર, આંબાની મોરેલી ડાંખળી
**આમ્ર-રસ** પું. [સં.] કેરીનો રસ
**આમ્ર-રાજિ(-જી)** સ્ત્રી. [સં.] વ્યવસ્થિત રીતે જ્યાં આંબા આવેલા છે તેવી જગ્યા કે વાડી, અમરાઈ
**આમ્ર-વૃક્ષ** ન. [સં., પું.] આંબાનું ઝાડ, આંબો
**આમ્ર-વન** ન. [+સં. °वण] આંબાવાડી, અમરાઈ
**આ-મ્રેડિત** વિ. [સં.] મરડેલું. (૨) દ્વિર્ભાવ પામેલું. (વ્યા.)
**આય¹** પું. [સં.] આવક, આમદાની (૨) ઘરનું રક્ષણ કરનાર દેવ
**આય²** (આ:ય) સ્ત્રી. શક્તિ, આગમણ, પહોંચ, હિંમત
**આય-કર** પું. [સં.] આમદાની ઉપરનો સરકારી વેરો, આવક-વેરો, 'ઇન્કમ-ટૅક્સ'
**આયખું** ન. [સં. आयुष् + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] આયુષ, આવરદા, જીવનકાલ, આવખું
**આયજો-માયજો** પું. [સં. आय નો ગુ. વિકાસ 'આયજો'–એનો દ્વિર્ભાવ] લેવડ-દેવડ, અદલો-બદલો
**આયડું** પું., -ડું ન. [ગ્રા., સં. आभीर -> પ્રા. आहीर-] (તુચ્છકારમાં) આહીર. (૨) ગોવાળિયો
**આયણી** સ્ત્રી. [સં. आयुस् - દ્વારા] આવરદાના દસ ભાગ કરીને દરેક દસમે ભાગે દશા હોય તેઓમાંની છઠ્ઠી દશા. (જ્યો.) (૨) (લા.) મરજી, ઉમેદ, ઇચ્છા, સ્પૃહા
**આયત¹** વિ. [સં.] લંબાયેલું, દીર્ઘ. (૨) લંબચોરસ. (૩) પું. લંબ ચતુષ્કોણ. (ગ.) (૪) સમકર્ણ, લંબ ચતુરસ્ર, 'રેક્ટૅંગલ'
**આય(-યા)ત²** સ્ત્રી. [અર.] સ્ત્રી. કુરાનની કંડિકા કે એનો ફકરો
**આ-યતન** ન. [સં.] ઘર, મકાન, મંદિર
**આયતું** વિ. [સં. आयत् વ. કૃ. દ્વારા] એની મેળે આવી મળતું કે મળેલું. (૨) તૈયાર. (૩) વિના મૂલ્ય, મફત. [-તા પર રાયતું (રૂ. પ્ર.) તૈયાર ઉપર તાગડધિન્ના. (૨) વારસામાં મળેલું છૂટથી ખરચવું એ. -તા-રામ (રૂ. પ્ર.) મફત ઉપર જીવનાર]
**આયદો** પું. [સં. आय-दाय-] ભાગિયાનો આવકમાંનો ભાગ. (૨) દર વર્ષે મુકરર થયેલો ભાગિયાનો હિસ્સો
**આયના-દિલ** વિ. [જુએ 'આયનો' + 'દિલ'.] અરીસા જેવા ચોખ્ખા હૃદયનું, શુદ્ધ હૈયાનું
**આયના-મહેલ** (-મૉ:લ) પું. [જુએ 'આયનો' + 'મહેલ'.] ભીંતમાં (તેમ ઉપર-નીચે પણ) બધે અરીસા જડેલા હોય તેવો રાજમહાલયનો ખંડ
**આયનું** ન. કુળદેવીને ધરવામાં આવતું નૈવેદ્ય
**આયનો** પું. [ફા. આઇનહ્] અરીસો, દર્પણ, ચાટલું, આરસી
**આયપત** સ્ત્રી. [સં. आय નો વિકાસ] આવક, આમદાની
**આયપત-કચેરી** સ્ત્રી. [+જુએ 'કચેરી.'] આવક-વેરા કાર્યાલય, 'ઇન્કમ-ટૅક્સ ઑફિસ'
**આયપત-કર, આયપત-વેરો** પું. [+સં. कर અને જુએ 'વેરો'.] આવક-વેરો, 'ઇન્કમ-ટૅક્સ'
**આયર** (આ:યર) પું. [સં. आभीर > પ્રા. आहीर] આહીર જાતિ કે એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)
**આયરાણી** (આ:યરાણી) સ્ત્રી. [+ગુ. 'આણી' સ્ત્રીપ્રત્યય] આહીર જાતિની સ્ત્રી, આહીરાણી. (સંજ્ઞા.)
**આયરિશ** વિ. [સં.] આયર્લૅન્ડ દેશને લગતું. (૨) સ્ત્રી. આયર્લૅન્ડની ભાષા. (સંજ્ઞા.)
**આયરેલ** ન. રાતી છાલનાં પાકાં નાળિયેરમાંથી કાઢેલું તેલ
**આય-વ્યય** પું. [સં.] આવક-જાવક, આવક અને ખર્ચ

**આય-સ્થાન** ન. [સં.] આવકનું ઠેકાણું. (૨) જકાતી થાણું
**આયંદે** (આયન્દે) ક્રિ.વિ. [ફા. આયન્દહ્] હવે પછી, ભવિષ્યમાં. (૨) પરિણામે, આખરે, છેવટે
**આયંબિલ** (આયમ્બિલ) સ્ત્રી. [સં. आचाम्ल->પ્રા., તત્સમ] જૈનોનું એક ખાસ પ્રકારનું તપ, આંબેલ. (જૈન.)
**આયા** સ્ત્રી. [પોર્ચુ.] બાળકની સંભાળ માટે રાખવામાં આવતી પગારદાર બાઈ, દાયા
**આ-યાત**[૧] વિ. [સં.] આવેલું
**આયાત**[૨] સ્ત્રી. [ગુ.] માલની આવક, 'ઇમ્પોર્ટ'
**આયાત**[૩] જુઓ 'આયત[૨]'.
**આયાત-કર** પું. [જુઓ 'આયાત[૨]' + સં.] જુઓ 'આય-કર'.
**આયાત-જકા(-ગા)ત** સ્ત્રી. [જુઓ આયાત[૨]' + 'જકાત.'] આયાત થતા માલસામાન ઉપરનો સરકારી કે નગરપાલિકાનો કર, 'ઑક્ટ્રોઇ-ડ્યૂટી' [આવક-જાવક
**આયાત-નિકાશ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આયાત[૨]'+ 'નિકાશ.'] માલની
**આયાત-ભાવ-સામ્ય** ન. [જુઓ 'આયાત[૨]' + સં.] આયાત થયેલા માલના ભાવની સમાનતા, 'ઇમ્પૉર્ટ પ્રાઇસ-પૅરિટી'
**આયાત-વેપાર-નિયામક** પું. [જુઓ 'આયાત[૨]' + 'વેપાર' + સં.] આયાત થતા માલના વેપાર પર દેખરેખ રાખનાર અમલદાર, 'ઇમ્પૉર્ટ-ટ્રેઇડ-કન્ટ્રોલર' ['આય-કર'.
**આયાત-વેરો** પું. [જુઓ 'આયાત[૨]' + 'વેરો'.] જુઓ
**આયાતી** વિ. [જુઓ 'આયાત[૨]' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] આયાતને લગતું. (૨) આયાત થયેલું [લંબાઈ
**આ-યામ** પું. [સં.] લંબાઈ, દીર્ઘતા, (૨) એક વાંભ જેટલી
**આયામ-વિષ્કંભ** (-વિષ્કમ્ભ) પું. [સં.] લંબાઈ-પહોળાઈ
**આયામી** વિ. [સં., પું.] લાંબું, દીર્ઘ [શ્રમ, થાક
**આ-યાસ** પું. [સં.] મહેનત. (૨) (લા.) કષ્ટ, તકલીફ,
**આયાસી** વિ. [સં., પું.] આયાસ કરનાર, મહેનતુ. (૨) (લા.) દુઃખપ્રદ, કપરું
**આયુ(૦ષ,૦સ)** ન. [સં. आयुस्, आयुष्] વય, ઉંમર, (૨) આવરદા, જીવન-દોરી
**આ-યુક્તક** વિ. [સં.] નિમાયેલું. (૨) પ્રતિનિધિ, 'એજન્ટ'
**આ-યુધ** ન. [સં., પું., ન.] શસ્ત્ર, હથિયાર
**આયુધ-ધારી** વિ. [સં., પું.] હથિયારધારી, શસ્ત્રધારી
**આયુધ-શાલા(-ળા)** સ્ત્રી., **આયુધાગાર** ન. [+ સં. अगार] [સં.] શસ્ત્રો-હથિયારો રાખવાની જગ્યા, શસ્ત્રાગાર
**આયુધી** વિ. [સં., પું.] હથિયારધારી, શસ્ત્રધારી, આયુધ-ધારી, હથિયાર-બંધ
**આયુર્યોગ** પું. [સં.आयुस् + योग, સંધિથી] આયુષ કેટલું છે એ જાણવા માટે જ્યોતિષશાસ્ત્રમાં જણાવેલા ગ્રહોની સ્થિતિ
**આયુર્મર્યાદા** સ્ત્રી. [સં. आयुस् + मर्यादा, સંધિથી] જીવનની મુદત [વધારનારું, જીવનની વૃદ્ધિ કરનારું
**આયુર્વર્ધક** વિ. [સં. आयुस् + वर्धक, સંધિથી] આવરદા
**આયુર્વૃદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં. आयुस् + वृद्धि, સંધિથી] આવરદાનો વધારો
**આયુર્વેદ** પું. [સં. आयुस् + वेद, સંધિથી] ઋગ્વેદનો ગણાતો એક ઉપવેદ કે જેમાં દીર્ઘ જીવનના ઉપાય અને ઔષધો વિશે માહિતી હતી (આજે પ્રાપ્ય નથી). (૨) વૈદક શાસ્ત્ર, વૈદ્ય-વિદ્યા, ચિકિત્સા-શાસ્ત્ર
**આયુર્વેદ-ખાતું** ન. [+ જુઓ 'ખાતું.'], **આયુર્વેદ-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [સં.] જેમાં આયુર્વેદ પ્રમાણે ચાલતાં દવાખાનાં વગેરેના વહીવટની સત્તા છે તેવું સરકારી ખાતું
**આયુર્વેદ-નિયામક** પું. [સં.] આયુર્વેદતંત્રનો ઉપરી અધિકારી, 'ડિરેક્ટર ઑફ આયુર્વેદ'
**આયુર્વેદિક** વિ. [સં.] આયુર્વેદને લગતું
**આયુષ(-સ)** ન. [સં.] જુઓ 'આયુ.'
**આયુષ(-સ)-દોરી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'દોરી.'] આવરદા. (૨) (લા.) જીવનનો મુખ્ય આધાર [જિંદગીભર
**આયુષ(-સ)-ભ(-ભે)ર** (-રય) ક્રિ.વિ. [+ જુઓ 'ભરવું'.]
**આયુષ(-સ)-મર્યાદા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'આયુ-ર્મર્યાદા.'
**આયુષ(-સ)-રેખા** [સં.] હથેળીમાં આયુષ જોવાની રેખા
**આયુષ્કર** વિ. [સં. आयुस् + कर, સંધિથી] આવરદાની વૃદ્ધિ કરનારું [જીવવાની કામનાવાળું
**આયુષ્કામ** વિ. [સં. आयुस् + काम, સંધિથી] દીર્ઘ જીવન
**આયુષ્ટોમ** પું. [સં. आयुस् + स्तोम, સંધિથી] દીર્ઘ જીવન થવા માટે કરવામાં આવતો યજ્ઞ
**આયુષ્મતી** વિ., સ્ત્રી. [સં. आयुस् + मती] લાંબું જીવન જીવવાની ભાવનાવાળી સ્ત્રી. (૨) દીર્ઘજીવી સ્ત્રી
**આયુષ્માન** પું. [સં. आयुस् + मत् ન.; પ. વિ., એ. વ. °मान्] દીર્ઘજીવી, ચિરંજીવી. (૨) (લા.) પુત્ર
**આયુષ્ય** વિ. [સં.] દીર્ઘ આયુસ આપનારું. (૨) ન. જીવન જીવવાની શક્તિ. (૩) વિપુલ જીવન
**આયુસ્** ન. [સં., સ્વર અને ઘોષ વ્યંજનથી શરૂ થતા શબ્દો પૂર્વે સમાસમાં स् > र्; અઘોષ વ્યંજનથી શરૂ થતા શબ્દો અને मत् પૂર્વે स् > ष् (પૂર્વના उ ને કારણે)], **-સ** ન. [સં. आयुस्] જુઓ 'આયુ'. [વેપાર-ઉદ્યોગ
**આ-યોગ** પું. [સં.] નિમણૂક. (૨) ક્રિયા. (૩) સંબંધ. (૪)
**આ-યોજક** વિ. [સં.] યોજના કરનાર, બનાવનાર
**આ-યોજન** ન. [સં.] યોજના, પ્રબંધ, ગોઠવણ. (૨) સામગ્રીની વ્યવસ્થા કરવી એ, તૈયારી.
**આ-યોજન-કલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] આયોજનની શક્તિ કે સૂઝ, 'કન્સ્ટ્રક્ટિવ એબિલિટી' [ઉપર બેઠેલો કારકુન
**આયોજન-કારકુન** પું. [+ જુઓ 'કારકુન'.] આયોજન કામ
**આ-યોજના** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'આ-યોજન'.
**આયોજના-યોજના** સ્ત્રી. [સં] આયોજન કરવાની વ્યવસ્થા 'પ્લૅન-સ્કીમ' [એક રાસાયણિક તત્ત્વ
**આયોડિન** ન. [સં.] કુદરતી ક્ષારમાંથી કાઢવામાં આવતું
**આયોડેક્સ** ન. [સં.] ભાંગતૂટ ઉપર શરીરને લગાડવા માટેનો એક રાસાયણિક મલમ
**આર**[૧] સ્ત્રી. [સં. आरा] લોઢાની અણી (પરોણા ભમરડા સંઘાડા વગેરેમાં ખોસેલી). (૨) કાણાં પાડવા માટે ચપટી અણી તથા દોરો ખેંચવા માટે ખાંચાવાળું મોચીનું એક હથિયાર, ટોચણું. (૩) કાગળમાં કાણાં પાડવાનું ઓજાર. (૪) કોસની રાસડી જે ગરેડી ઉપર ફરે છે તેને બંને છેડે ભરાવેલો લોઢાનો ટુકડો. (૫) ખાંડના કારખાનામાં વપરાતો કડછો. (૬) વીંછીનો આંકડો. (૭) કૂકડાના પગ ઉપરનો

કાંટા (જેનાથી એ લડતી વખતે એકબીજાને ઘાયલ કરે છે.)

**આર²** પું. [સં.; વળી જુઓ 'આરારૂટ'.] કપડાંને અને એના તાણાવાણાને અક્કડ બનાવવાને માટે વપરાતો આરારૂટ (જુવાર ઘઉં ચોખા શિંગોડાં વગેરેના લોટનો બનાવેલો પદાર્થ), કાંજી, ખેળ

**આર³** પું. પાણીનો વેગ, તાણ

**આરકાટી** પું. સુકાની [મહેરાબ

**આરકું** ન. [અં. 'આર્ક્' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] કમાન. (૨)

**આરકૂટ** ન. પિત્તળ. (૨) પિત્તળનું ઘરેણું

**આ-રક્ત** વિ. [સં.] રતુમડું. (૨) જોઈ શકાય તેવા રંગપટ-(સ્પેક્ ટ્રમ)ના રાતા રંગ નીચે આવેલ 'ઇન્ફ્રા-રેડ'. (૩) સારી રીતે સ્નેહવાળું [એક તાવ, 'સ્કાર્લેટ ફીવર'

**આરક્ત-જ્વર** પું. [સં.] શરીર ઉપર લાલ ચાઠાં દેખાય તેવો

**આરક્ત-તા** સ્ત્રી. [સં.] રતાશ, લાલાશ. (૨) આ-સક્તિ

**આરગણું**, ન. [જુઓ 'આર¹' દ્વારા.] આર, મોચીનું એ ચામડાં સીવવાનું ઓજાર, ટોચણું

**આરજૂ**, સ્ત્રી. [અર. આર્‌ઝૂ] ઇચ્છા, વાંછા, તમન્ના. (૨) ઉમેદ, આશા. (૩) આતુરતા, તીવ્ર ઇચ્છા

**આરજૂ-મંદ** (-મન્દ) વિ. [+ ફા.] આરજૂવાળું

**આરજેરિયા** સ્ત્રી. બારીક તારવાળું ઊંચી જાતનું ઊન (મચ્છુ-કાંઠામાં એવું થાય છે.) [કરેલું

**આર-ઝી** વિ. [અર.] બનાવટી, નકલી. (૨) સમાંતર ઊભું

**આર-ઝી-હકૂમત** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'હકૂમત'.] સમાંતર રાજકીય તંત્ર

**આરટવું** અ.ક્રિ. અટવાવું, આંટીમાં પડવું, ગૂંચવાવું. (૨) સ.ક્રિ. અટકાવવું, રોકવું, થંભાવવું. **આરટાવું** ભાવે., કર્મણિ., ક્રિ. **આરટાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ

**આરટાવવું, આરટાવું** જુઓ 'આરટવું'માં. [વનસ્પતિ

**આરડ-કેરડ** ન. બોરડી અને કેરડા જેવી એક કાંટાળી

**આરડ-બોરડ** ન. [ગ્રા.] બોરડી જેવું કાંટાળું જંગલી ઝાડ

**આરડ-ભેરડ** વિ. જેવું તેવું, ગમે તેવું. (૨) ન. કલબલ, ન સમજાય તેવી બોલી

**આરડવું** અ.ક્રિ. [સં. આ-રટ્ > પ્રા. આ-રડ, પ્રા. તત્સમ] ગળામાંથી મોટો અને બેસૂરો અવાજ કાઢી ગાવું. (૨) (ઢોરનું) બરાડવું, ગાંગરવું. **આરડાવું** ભાવે., ક્રિ. **આરડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**આરડાવવું, આરડાવું** જુઓ 'આરડવું'માં.

**આરડિયું** ન. [જુઓ 'આરડવું + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] ડાકલું વગાડતી વેળા રાવળ લોકથી ગવાતું ગીત

**આરડી** સ્ત્રી. એક જાતની વનસ્પતિ

**આરણ-કારણ** ન. [સં. 'कारण'નું ગુ. બેવડું રૂપ] બહાનું, નિમિત્ત, મસ. (૨) (લા.) આનાકાની

**આરણિયો** પું., **આરણી** સ્ત્રી. આડણી, ચકલો

**આરણું(-ણ્યું)** ન. વગર થાપેલું સૂકું પોચકું, અડાયું છાણું

**આરણ્યક** વિ. [સં.] અરણ્ય-વનને લગતું, વગડાઉ. (૨) અરણ્યમાં રહેનારું, વનવાસી. (૩) ન. વૈદિક સાહિત્યમાં બ્રાહ્મણ ગ્રંથોના ભાગ તરીકે અરણ્યોમાં થયેલી ચર્ચાવિચારણા-ના તે તે ગ્રંથ. (૪) મહાભારતનું ત્રીજું પાંડવોના અરણ્યવાસની કથા આપતું પર્વ, વનપર્વ. (સંજ્ઞા.)

**આરત¹**,(-તિયું¹,-તુ) વિ. [સં. आर्त] પીડાયેલું, સારી રીતે સંકટમાં આવી પડેલું. (૨) ભીડમાં આવી પડેલું. (૩) આતુર [ભીડ, જરૂરિયાત

**આરત²** (-ત્ય) સ્ત્રી. [સં. आर्ति] પીડા, સંકટ, દુઃખ. (૨)

**આરતિયું¹** વિ. [જુઓ 'આરત¹' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'આરત¹'. [નાની આરતી

**આરતિયું²** ન. [જુઓ 'આરતી' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**આરતી** સ્ત્રી. [સં. आरात्रिक- > પ્રા. आरत्तिअ- ન.] થાળી કે આરતિયામાં ઘી કે તેલની વાટ કે વાટો સળગાવી દેવ-મૂર્તિ સમક્ષ વર્તુલાકારે ફેરવવાની ક્રિયા. (૨) આરતી ઉતારવાનું સાધન, આરતિયું. [**૦ લેવી** (રૂ. પ્ર.) આરતી ઉપર હથેળી ઊંધી રાખી એ શીખ પોતાના માથે ચડાવવી]

**આરતી-ટાણું** ન. [ + જુઓ 'ટાણું'.], **આરતી-વેળા** [ + સં. वेला] દેવ-દેવીની આરતી કરવાનો સમય

**આરતુ** જુઓ 'આરત¹'.

**આરથી** પું. હાથીના કુંભસ્થળની નીચેનો ભાગ. (૨) રક્ષણ

**આરદરા, આરદ્રા** ન. [સં. आर्द्रा સ્ત્રી.] એ નામનું છઠ્ઠું આકાશી નક્ષત્ર, આર્દ્રા નક્ષત્ર. (સંજ્ઞા.)

**આરનાલ**, ૦ક [સં.] કાપડને અને એના તાણાવાણાને અક્કડ બનાવવાને માટેનો આર

**આરબ** પું. [અર. અરબ્] અરબસ્તાનનો વતની

**આરબ(-બ્ય)** સ્ત્રી. [જુઓ 'આરબ' દ્વારા.] આરબ સ્ત્રી

**આરબી** [અર. અરૂબી] જુઓ 'અરબી'.

**આ-રબ્ધ** વિ. [સં.] આરંભેલું, શરૂ કરેલું. (૨) ન. ચાર પ્રકારો માંહેનું તરત ફળ મળે તેવું કર્મ (બીજાં ત્રણ : સંચિત–ક્રિયામણ–પ્રારબ્ધ)

**આરબ્ધ-કર્મ** ન. [સં.] એ સંજ્ઞાવાળું એક કર્મ

**આરભટી** સ્ત્રી. [સં.] રૌદ્ર અને બીભત્સ રસ પ્રસ્તુત કરતી નાટ્યગત એક શૈલી. (કાવ્ય.) [સિંસરું

**આરપાર** ક્રિ. વિ. [સં.] આ પારથી પેલે પાર સુધી. (૨)

**આરમાર** સ્ત્રી. [પોર્ચુ. આર્માદા] લડાયક વહાણોનો કાફલો, અરમાર. (૨) મનવાર, લશ્કરી વહાણ કે સ્ટીમર

**આ-રવ** પું. [સં.] અવાજ, બૂમ, આ-રાવ. (૨) પક્ષીઓનો કલબલાટ

**આરવણા** સ્ત્રી. [ગ્રા.] માફી માગવી એ, આજીજી

**આરવા(-વાં)** જુઓ 'અરવાં'.

**આરવે** (આઃરવે) સ્ત્રી. બહુ ખાધાથી પેટમાં થતી અજીર્ણ

**આરવેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. સમુદ્રકાંઠે થતી એક વેલ, દરિયાવેલ

**આરસ** પું. [સં. आदर्श > પ્રા. आअरिस], **૦પહાણ** (-પાઃણ) પું. [+સં. पाषाण > પ્રા. पासाण, पाहाण] એક જાતનો કિંમતી ઇમારતી પથ્થર, સંગેમરમર [ફરસબંધી

**આરસ-બંધી** (-બન્ધી) સ્ત્રી. [+ ફા. 'બંદી'ને સંસ્કારી]

**આરસી** સ્ત્રી. [સં. आदर्शिका > પ્રા. आअरिसिआ] નાનો અરીસો [અરીસા બનાવનારો કારીગર

**આરસીગર, -રો** પું. [+ફા. પ્રત્યય + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.]

**આરસી-છલ્લો** પું. [ + જુઓ 'છલ્લો'.], **આરસી-છાપું** ન. [ + જુઓ 'છાપું'.] જેમાં ખાપ (આભલું) જડેલ હોય તેવી

અંગૂઠે પહેરવાની વીંટી

**આરસો** પું. [સં. आदर्शक- > પ્રા. आरिस्सअ-] અરીસો, ખાપ, ચાટલું, આયને, દર્પણ. (૨) વહાણમાં આરસાની ડૂતી ભરાવી રાખવા માટેનું જખૂતરા ઉપરનું બાંધેલું ગાળીતું, કડછો, 'ચેન'. (વહાણ.) (૩) ખવણીમાં બંધાતું દોરડું (વહાણમાંનું). (વહાણ.) (૪) પરમણ સાથે બાંધી વહાણના બૂવાના રોધમાં થઈ પસાર થતું મજબૂત દોરડું, લાતું, 'હેલિયર્ડ'. (વહાણ.) (૫) વહાણમાં સભાઈ વગેરેનું નીચલું ગાળિયું. (વહાણ.)

**આરંગ** (આરઙ્ગ) ન. [સં. आर+अङ्ग = आराङ्ग] આરવાળું એક જાતનું ઓજાર. (૨) મકાનની એક જાત. (સ્થા.)

**આ-રંભ** (-રમ્ભ) પું. [સં.] શરૂઆત [કરનારું

**આરંભક** (-રમ્ભક) વિ. [સં.] આરંભ કરનારું, શરૂઆત

**આરંભ-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] શરૂ કરવાનો સમય

**આ-રંભણ** (-રમ્ભણ) ન. [સં.] શરૂઆત

**આરંભ-નિશાન** (-રમ્ભ) ન. [+જુઓ 'નિશાન'.] મોજણી કરતી વેળા જ્યાંથી શરૂ કરવામાં આવે તે સ્થળે કરવામાં આવતુ ચિહ્ન, આધાર-ચિહ્ન, 'બેન્ચ-માર્ક'.

**આરંભ-પદ** (-રમ્ભ-) ન. [સં.] શરૂઆત જ્યાંથી કરવાની હોય તે બિંદુ, 'સ્ટાર્ટિંગ-પોઇન્ટ'

**આરંભ-વાદ** (-રમ્ભ) પું. [સં.] પરમાણુઓથી જ જગતની ઉત્પત્તિ થાય છે એવું કહેનારો વૈશેષિક સિદ્ધાંત. (તત્ત્વ.) (૨) ગર્ભમાં શરીર બંધાય ત્યારે તરત જ એક નવો આત્મા ખાસ ઉત્પન્ન થાય એવો મત-સિદ્ધાંત

**આરંભવાદી** (-રમ્ભ-) વિ. [સં., પું.] આરંભવાદમાં માનનારું

**આરંભવું** (-રમ્ભવું) સ. ક્રિ. [સં. आ-रम्भ्, તત્સમ] આરંભ કરવો, શરૂ કરવું. **આરંભાવું** (-રમ્ભા-) કર્મણિ., ક્રિ. **આરંભાવવું** (-રમ્ભા-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**આરંભ-શૂર** (-રમ્ભ-) વિ. [સં.], **-રું** (-રમ્ભ-) વિ. [+સં. शूर + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] શરૂઆતમાં ઉત્સાહ બતાવી પછી કામમાં ધીમું થઈ જાય તેવું

**આરંભાવવું, આરંભાવું** (આરમ્ભા-) જુઓ 'આરંભવું'માં.

**આરાગ્ર** ન. [ સં. आरा+अग्र ] આરની અણી. (૨) બાણનો આગળનો અણીદાર ભાગ [આવે છે તે સાધન

**આરાગ્ર-ફલ(-ળ)** ન. [સં.] આરનું ફળું, આર જેમાં રાખવામાં

**આ-રાત્રિક** ન. [ સં. ] આરતી. (૨) આરતીનું સાધન, આરતિયું

**આ-રાધક** વિ. [ સં. ] આરાધના કરનારું, ઉપાસના કરનારું

**આ-રાધન** ન., **-ના** સ્ત્રી. [ સં. ] ઉપાસના (જેમાં પૂજા-અર્ચના-ધ્યાન વગેરેનો સમાવેશ થાય છે.) [જેવું

**આ-રાધનીય** વિ. [ સં. ] આરાધના કરવા યોગ્ય, ઉપાસવા

**આરાધવું** સ.ક્રિ. [ સં. आ-राध्, તત્સમ ] આરાધના કરવી, ઉપાસના કરવી, ઉપાસવું. **આરાધાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આરાધાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આરાધાવવું, આરાધાવું** જુઓ 'આરાધવું'માં.

**આ-રાધિકા** વિ., સ્ત્રી. [ સં. ] આરાધના કરનારી સ્ત્રી

**આ-રાધિત** વિ. [ સં. ] જેની આરાધના કરવામાં આવી છે તેવું. (૨) પ્રસન્ન કરેલું [આરાધવા જેવું, ઇષ્ટ

**આ-રાધ્ય, -ધનીય** વિ. [ સં. ] આરાધના કરવા પાત્ર,

**આ-રામ**[1] પું. [ સં. ] સુખ, આનંદ. (૨) બગીચો

**આરામ**[2] પું. [ફા., આ શબ્દ સં. શબ્દનું ફા. માં તત્સમ કોટિનું રૂપ છે.] થાક ખાવો એ, નિરાંત, રાહત, વિશ્રામ. (૨) શાંતિ, સુખરૂપતા. (૩) દુઃખ માંદગી વગેરેમાંથી મુક્તિ, સ્વાસ્થ્ય, સુવાણ, રોગ-શાંતિ. [૦ કરવો (રૂ. પ્ર.) વિસામો લેવો. (૨) સૂવું]

**આરામ-કોણ** પું. [ફા. + સં.] એક સપાટી ઉપર બે પદાર્થ પરસ્પર ટેકવાઈ ને જે ખૂણો કરીને રહે તે, 'એંગલ ઓફ રિપોઝ' (પ. વિ.).

**આરામ-ખુરશી(-સી)** સ્ત્રી. [આ સમાસમાં 'આર્મ-ચેર' -માંનો અં. 'આર્મ' + જુઓ 'ખુરશી(-સી)'.] પૂરેપૂરી રાતે અઢેલી શકાય તેવી વધારે ઢાળવાળી અને બેઉ બાજુ બાવડાંને ટેકવી શકાય તેવી ખુરશી

**આરામ-ગાહ** સ્ત્રી. [ફા.] મુસાફરખાનું, વિશ્રાંતિગૃહ. (૨) સૂવાનો ઓરડો. (૩) (બા.) મરણ પછીની કાયમી શાંતિ મળે તે જગ્યા, દરગાહ, કબર

**આરામ-ગૃહ** ન. [ફા. + સં.] વિશ્રાંતિ-ગૃહ

**આરામ-તલબ** વિ.[ફા.+જુઓ 'તલબ' ]જુઓ 'આરામ-પ્રિય.'

**આરામ-દાયી** વિ. [ફા. + સં., પું.] આરામ આપનારું, આશાયેશ આપનારું [રજાનો દિવસ

**આરામ-દિન** પું. [ફા. + સં., પું., ન.] આરામનો દિવસ,

**આરામ-પટ્ટી** સ્ત્રી. [ફા. + સં.] સગરામ વગેરે વાહનોમાં આરામ મળે એ માટે રાખવામાં આવતી લાકડા વગેરેની પટ્ટી

**આરામ-પ્રિય** વિ. [ફા. + સં.] આરામ કરવો બહુ ગમે તેવું, એશઆરામી, આરામ-તલબ

**આરામપ્રિય-તા** સ્ત્રી. [ફા. + સં.] એશઆરામીપણું

**આરામ-સ્થલ(-ળ), આરામ-સ્થાન** ન. [ફા. + સં.] વિસામો લેવાનું ઠેકાણું

**આરામાસન** ન. [ફા + સં. आसन] આરામ-ખુરશી

**આરામિયત** સ્ત્રી. [ફા., પરંતુ માત્ર ગુ.માં ઊભો થયેલો] આરામ [સુસ્ત

**આરામી** વિ. [ફા.] આરામ-પ્રિય. (૨) (લા.) આળસુ,

**આરારૂટ** ન. [અં.] લાહી કાંજી વગેરે બનાવવામાં વપરાતો લોટ [પોકાર

**આ-રાવ** પું. [સં.] આ-રવ, મોટો અવાજ. (૨) બુમાટો,

**આરાવલિ** પું. [સં. आरा + आवलि એવી કૃત્રિમ વ્યુત્પત્તિથી સંસ્કૃતીકરણ] આડાવલો, અરવલ્લીનો પહાડ (વિંધ્યનો ગુજરાતની ઉત્તરે લંબાયેલો આબુથી શરૂ કરી પારિયાત્રને મળતી ગિરિમાળાવાળો). (સંજ્ઞા.)

**આરા-વારા** પું., બ.વ. ['વાર'નો દ્વિર્ભાવ] પૂર્વજોના શ્રાદ્ધના દિવસ (શ્રાવણ માસના અંધારિયાના છેલ્લા ત્રણ દિવસ)

**આરાસુર** પું. ગુજરાતની ઉત્તરે વિંધ્યની લંબાયેલી આબુ-વાળી અરવલ્લીની ગિરિમાળામાં અંબાજીના ધામ નજીકનું એક શિખર. (સંજ્ઞા.)

**આરાસુરા,-રી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આરાસુર' દ્વારા.] આરાસુર નજીકનાં અંબા ભવાની, અંબાજી દેવી, અંબા માતા (દુર્ગા-પાર્વતીનું એક રૂપ). (સંજ્ઞા.)

**આરિયાં** ન., બ.વ. વહાણનો સઢ ઉતારી નાખવાની ક્રિયા.

[૦થઈ જવું (રૂ.પ્ર.) તદ્દન નકામા થઈ જવું. (૨) નરમ પડી જવું. ૦દામણ (રૂ.પ્ર.) ખાના-ખરાબી]

**આરિયું**[1] ન. [જુઓ 'આરી[2]' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] આરી, નાની કરવત

**આરિયું**[2] ન. નાનું કુમળું ચીભડું. (૨) નાની કુમળી કાકડી. [૦તૂરિયાં જેવું (રૂ.પ્ર.) ભાજીમૂળા-જેવું, તુચ્છ, ગણના વિનાનું]

**આરી**[1] સ્રી. [સં. आरा] આર, કાણાં પાડી સીવવાનું મોચીનું એક ઓજાર, ટોચણું. (૨) (લા.) કૂવાના પરડાનો ખાંચાવાળો ભાગ. (૩) કાંડરને મળતી એક ભમરી. (૪) કોર, કિનાર

**આરી**[2] સ્રી. [ફા. અર્રહ્] નાની કરવત, આરિયું

**આરી-કારી** સ્રી. [જુઓ 'કારી;' એનો દ્વિર્ભાવ] ઉસ્તાદી, દાવપેચ. (૨) ચપળતા, ચતુરાઈ, ચાલાકી, કૌશલ. (૩) ક્રિયાકર્મ, વિધિ-વ્યવસ્થા. (૪) સગાઈ કર્યા પછી દશેરા-દિવાળી જેવા પ્રસંગ ઉપર તેમજ શીળી-ઓરી જેવો રોગ મટયા પછી આપવાની મીઠાઈ બદલ ક્ષીધડ ઠરાવેલી રકમ

**આરી-ભરત** ન. [જુઓ 'આરી[1]' + 'ભરત'.] કાપડ ઉપર આરીની મદદથી કરવામાં આવતું ભરત

**આરીસો** પું. [સં. आदर्शक > પ્રા. आरिस्सअ-] અરીસો, આરસી, દર્પણ, ચાટલું, ખાપ

**આ-રુદ્ધ** વિ. [સં.] રોકેલું, થંભાવેલું, આંતરેલું. (૨) ઘેરેલું

**આ-રૂઢ** વિ. [સં.] ઊંચે ચડેલું. (૨) ઊગેલું. (૩) (લા.) જામી ગયેલું, દૃઢ, સ્થિર. (૪) પોતાના વિષયમાં વિદ્વત્તા ધરાવનારું, નિષ્ણાત, પારંગત

**આરેડું** વિ. [જુઓ 'આરડવું'.] બહુ રડનારું

**આરો**[1] પું [સં. आरक-> પ્રા. आरअ-] પ્રાંત-ભાગ, કિનારો, કાંઠો. (૨) ઓવારો, ઘાટ. (૩) હદ, અવધિ. (૪) અમુક નક્કી કરેલા વખતનો અવધિ. (જૈન.). (૫) (લા.) છૂટકો, નિકાલ. (૬) બચાવ, છૂટવાનો ઉપાય. [-રે આવવું (રૂ.પ્ર.) કામ પૂરું થવા આવવું. (૨) ચોપગી માદાનું ઋતુમાં આવવું. -રે તારે ક્રિ. વિ. છેવટે, આખરે]

**આરો**[2] પું. [સં. आरक-> પ્રા. आरअ-] પૈડામાં નાભિથી પાટલા સુધી બેસેલો પ્રત્યેક ટુકડો (લાકડાનો યા ધાતુનો). (૨) રેંટિયાના ચકરનો જેના ઉપર માળ ફરે તે અક્કો દાંડો

**આરો**[3] પું. રાંધવાના વાસણને મેસ ન લાગે માટે કરવામાં આવતો માટી રાખ વગેરેનો લપેડો, કરેવાળો. (૨) કુંભારની માટી પલાળવાની જગ્યા. (૩) ગાય અથવા ભેંસ એકાદ વખત દોહવા ન આપે એવો વખત. (૪) ચૂના અને રેતી કે તાછની મેળવણીનો ઢગલો. (૫) રસોઈ માટે કરેલો છાણાંના કટકાઓનો ઢગલો. (૬) પાણી ભરેલું માટીનું વાસણ રાખવાનું આમણું

**આરોગવું** સ.ક્રિ. [દે. પ્રા. आरोग्ग] માન્ય કોટિનાં પુરુષો-સ્ત્રીઓના વિષયમાં માનાર્થે-) જમવું. ખાવું. [આરોગી જવું (રૂ.પ્ર.) ઉચાપત કરવું.] **આરોગાવું** કર્મણિ., ક્રિ.**આરોગાવવું**, પ્રે., સ.ક્રિ.

**આરોગાવવું, આરોગાવું** જુઓ 'આરોગવું' માં.

**આરોગ્ય** ન. [સં.] અ-રોગિતા, સ્વાસ્થ્ય, તંદુરસ્તી, શરીર-સુખાકારી

**આરોગ્ય-એકમ** પું. [+જુઓ 'એકમ'.] આરોગ્યને લગતું નાનું તંત્ર, 'હેલ્થ-યુનિટ'

**આરોગ્ય-કર, આરોગ્ય-કારક** વિ. [સં.], **આરોગ્ય-કારી** વિ. [સં., પું.] તંદુરસ્તી લાવી આપનારું

**આરોગ્ય-ખાતું** ન. [+જુઓ 'ખાતું'.] આરોગ્ય સચવાઈ રહે એ માટેનું સરકારી તંત્ર, 'હેલ્થ-ડિપાર્ટમેન્ટ'

**આરોગ્ય-(૦વિ)ઘાતક** વિ. [સં.] તંદુરસ્તી બગાડનારું

**આરોગ્ય-તપાસનીસ** વિ. [+ જુઓ 'તપાસનીસ.'] પ્રજાનું આરોગ્ય તપાસનાર

**આરોગ્ય-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [સં.] જુઓ 'આરોગ્ય-ખાતું'.

**આરોગ્ય-દાયક** વિ. [સં.], **આરોગ્ય-દાયી** વિ. [સં., પું.] તંદુરસ્તી લાવી આપનારું, આરોગ્યપ્રદ.

**આરોગ્ય-ધામ** ન. [સં.] જ્યાં વસવાથી આરોગ્ય મેળવી શકાય તેવું સ્થાન

**આરોગ્ય-પાન** ન. [સં.] ભોજન પૂરું કર્યા પછી જમનારાંઓનો સમૂહ એકબીજાની તંદુરસ્તીની ભાવના કરવા દારૂ પિયે છે એ ક્રિયા (યુરોપિયનોમાં પ્રચલિત), 'ટોસ્ટ'

**આરોગ્ય-પાલન** ન. [સં.] તંદુરસ્તી સચવાઈ રહે એવો પ્રયત્ન

**આરોગ્ય-પોષક** વિ. [સં.] તંદુરસ્તી વધારનારું

**આરોગ્ય-પ્રદ** વિ. [સં.] તંદુરસ્તી લાવી આપનારું

**આરોગ્ય-પ્રદર્શન** ન. [સં.] આરોગ્યને લગતાં ચિત્રો અને માહિતીનો ખ્યાલ આપે તેવું સ્થાન, 'હેલ્થ-એક્ઝિબિશન'

**આરોગ્ય-ભવન** ન. [સં.] દર્દીઓને આરોગ્ય સાચવવા માટેનું સ્વચ્છ સ્થળે કરવામાં આવેલું નિવાસસ્થાન, 'સૅનિટોરિયમ'

**આરોગ્ય-રક્ષણ** ન. [સં.] તંદુરસ્તીની જાળવણી

**આરોગ્ય રક્ષણ-ખાતું** ન. [ + જુઓ 'ખાતું.'] લોકોનું નીરોગીપણું જળવાઈ રહે તેવા પ્રયત્ન કરનારું તંત્ર, 'સૅનિટરી ઍડમિનિસ્ટ્રેશન'

**આરોગ્ય-વિઘાતક** વિ. [સં.] જુઓ 'આરોગ્ય-ઘાતક'.

**આરોગ્ય-વિજ્ઞાન** ન., **આરોગ્ય-વિદ્યા** સ્રી., **આરોગ્ય-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] તંદુરસ્તી જાળવવાને લગતા નિયમોનું શાસ્ત્ર

**આરોગ્યશાસ્ત્રી** પું. [સં.] આરોગ્ય-શાસ્ત્રનો જ્ઞાતા (વૈદ્ય-[ડૉક્ટર-હકીમ વગેરે)

**આરોગ્ય-શાલા(-ળા)** સ્રી. [સં.] દવાખાનું, ઇસ્પિતાલ. (૨) દર્દીઓને રહેવાનું સારાં હવાપાણીવાળું સ્થાન, 'સૅનિટોરિયમ' [ઇસ્પિતાલ

**આરોગ્યાલય** ન. [+ સં. आलय પું., ન.] દવાખાનું,

**આરોહવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ઢોરને ભેગાં કરી હાંકી જવાં. **આરોહાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આરોહાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**આરોહાવવું, આરોહાવું** જુઓ 'આરોહવું'માં.

**આરોડું** ન. ચાકડા ઉપરથી માટીનાં વાસણ ઉતારતી વખતે હાથ ભીના કરવા માટે પાસે રાખવામાં આવતું પાણીનું વાસણ

**આ-રોપ** પું. [સં.] રોપવું એ, આરોપણ. (૨) એક વસ્તુના ગુણદોષ બીજીમાં લાગુ કરવા એ. (૩) આક્ષેપ, તહોમત, આળ. [૦આવવો (રૂ.પ્ર.) આળ આવવું, આક્ષેપ થવો. ૦ચડા(-ઢા)વવો, ૦ મૂકવો (રૂ.પ્ર.) આક્ષેપ કરવો,

આળ ચડાવવું, તહોમત મૂકવું]

**આ-રોપક** વિ. [સં.] આરોપ મૂકનારું., આળ ચઢાવનારું

**આ-રોપણ** ન. [સં.] રોપવું એ. (૨) ખોડવું એ. (૩) આરોપ-તહોમત ચડાવવાની ક્રિયા

**આ-રોપણીય** વિ. [સં.] રોપવા જેવું. (૨) આરોપ ચડાવવા જેવું [[સં., ન.] તહોમતનામું, 'ચાર્જ-શીટ'

**આરોપ-નામું** ન. [+ જુઓ 'નામું.'], **આરોપ-પત્ર** પું.

**આરોપ-પ્રત્યારોપ** પું. [+ સં. प्रति+आरोप] પરસ્પર દોષા-રોપ, એકબીજા ઉપર આળ ચડાવવાં એ

**આરોપ-મુક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] આરોપમાંથી છુટકારો

**આરોપવું** સ. ક્રિ. [સં. आ+रोप्, તત્સમ] સ્થાપવું, મૂકવું. (૨) એક વસ્તુના ગુણદોષ બીજીમાં ચડાવવા. (૩) તહો-મત મૂકવું. **આરોપાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આરોપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**આરોપાવવું, આરોપાવું** જુઓ' આરોપવું'માં.

**આ-રોપિત,** વિ. [સં.] સ્થાપવામાં આવેલું. (૨) જેના ઉપર આરોપણ કરવામાં આવ્યું છે તેવું, આરોપી, તહોમતદાર

**આરોપી** વિ. [સં., પું.] જુઓ આ-રોપક'. (૨) જેના ઉપર તહોમત ચઢાવવામાં આવ્યું છે તે, તહોમતદાર, 'એક્યૂઝ્ડ'

**આરો-વારો** પું. [જુઓ 'આરો[૧]' + 'વારો'.] છેવટ, અંત, છેડો

**આ-રોહ** પું. [સં.] ઊંચે ચડવાની ક્રિયા, ઊર્ધ્વગમન. (૨) ચડાણ, ચડાવ. (૩) ચડતો ક્રમ. (૪) રાગને ઉપરના સ્વર તરફ લઈ જવાની ક્રિયા. (સંગીત.) (૫) ઉચ્ચારણની ઊંચે જવાની પ્રક્રિયા, સ્વરારોહ. (વ્યા.)

**આરોહ-અવરોહ** પું. [+ સં., સંધિ વિનાનું રૂપ] ઊંચે જવું અને ઊતરવું એ. (૨) ચડતી-પડતી. (૩) સ્વરનું ઊંચે નીચે જવાનું. (સંગીત.)

**આ-રોહક** વિ. [સં.] ઊંચે ચડનારું

**આરોહ-ક્રમ** પું. [સં.] એક પછી એક સંખ્યાનું ઊંચે જવું એ, 'એસેન્ડિંગ ઑર્ડર'

**આ-રોહણ** ન. [સં.] ચડવાની ક્રિયા. (૨) સવારી કરવી એ. (૩) ચડીને બેસવાની ક્રિયા [સવારી કરવા જેવું

**આ-રોહણીય** વિ. [સં.] ઊંચે જવા જેવું, ચડવા જેવું. (૨)

**આરોહવું** અ. ક્રિ. [સં. आ+रोह्, તત્સમ., અલ્પ પ્રચાર-માં] ઊંચે ચડવું. (૨) સવારી કરવી. **આરોહાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આરોહાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**આરોહાવરોહ** પું. [સં. आ-रोह+अव-रोह] જુઓ 'આરોહ-અવરોહ'.

**આરોહાવરોહાત્મક** વિ. [સં. आत्मन् + क] જેમાં સ્વરનું ઊંચે જવું અને પછી નીચે જવું થાય છે તેવું, સંગીતાત્મક (ગાન તેમ જ સ્વરભાર.) (સંગીત., વ્યા.)

**આરોહાવવું, આરોહાવું** જુઓ 'આરોહવું'માં.

**આરોહિણી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ઊંચે તરફ જનારી (સ્ત્રી.) (૨) સ્ત્રી. એક વેલ

**આ-રોહિત** વિ. [સં.] ચડાવવામાં આવેલું

**આરોહી** વિ. [સં., પું.] ઊંચે જનારું. (૨) સંગીતમાં 'સા'થી 'નિ' સુધીનો પ્રત્યેક (સ્વર). (સંગીત.)

**આર્ક** સ્ત્રી. [અં.] કમાન

**આર્ક-લૅમ્પ** પું. [અં.] એક જાતની બત્તી (એમાં કોલસાના બનાવેલા બે કટકાઓમાંથી વીજળીનો પ્રવાહ જવા દેવાથી પ્રકાશ થાય છે.)

**આર્કિટેક્ટ** પું. [અં.] રેખાંકન કરનાર સ્થપતિ

**આર્ગન, આર્ગોન** પું. [અં.] એક મૂલ તત્ત્વાત્મક વાયુ (ર.વિ.)

**આર્ચ-બિશપ** પું. [અં.] ખ્રિસ્તી ધર્મનો મુખ્ય ધર્માધ્યક્ષ, વડો પાદરી [વિશેનું. (૩) ન. સામવેદ

**આર્ચિક** વિ. [સં.] વેદની ઋચાને લગતું. (૨) ઋગ્વેદ

**આર્જન** ન. [સં.] ઋજુતા, મૃદુતા, કોમળતા. (૨) સરળતા, નિખાલસપણું. (૩) નમ્રતા. (૪) સાદાઈ. (૫) વિનવણી, કાલાવાલા

**આર્ટ** પું., સ્ત્રી. [અં.] કળા, કસબ. (૨) હુન્નર

**આર્ટ-પેપર** પું. [અં.] ચિત્રો છાપવા માટે વાપરવામાં આવતો ખાસ પ્રકારના લીસા ચળકતા પડવાળો કાગળ

**આર્ટરી** સ્ત્રી. [અં.] પોલી નળી, ફૂંકવાની નળી, પવન લઈ જનારી નળી. (૨) હૃદયમાંથી શુદ્ધ લોહી લઈ જનારી નળી, રક્તવાહિની, ધમની

**આર્ટ-સિલ્ક** ન. [અં.] બનાવટી રેશમ

**આર્ટ-સ્કૂલ** સ્ત્રી. [અં.] શિલ્પ અને કલા કૌશલ શીખવા-ની શાળા, હુન્નરશાળા, કલાભવન

**આર્ટિકલ** પું. [અં.] વસ્તુ, ચીજ. (૨) કલમ, નિયમ. (૩) સામયિકોમાંનો નિબંધ. (૪) ઑડિટર થવા માટેનો હક્ક

**આર્ટિલરી** સ્ત્રી. [અં.] તોપખાનું

**આર્ટિસ્ટ** વિ. [અં.] કલાકાર, કારીગર

**આર્ટ્સ-કૉલેજ** સ્ત્રી. [અં.] માનવીય વિદ્યાઓનું મહા-વિદ્યાલય, વિનયન વિદ્યાલય, વિનયન મહાશાળા

**આર્ત** વિ. [સં.] પીડિત, દુઃખી

**આર્તક** સ્ત્રી. ઘોડા ઉપર નાખવાની રૂ ભરેલી ગાદી

**આર્ત-તા** સ્ત્રી. [સં.] આર્તપણું

**આર્ત-ત્રાણ** ન. [સં.] દુઃખિતોનું રક્ષણ

**આર્ત-ત્રાતા** વિ. [સં., પું.] દુઃખિતોનું રક્ષણ કરનાર

**આર્ત-નાદ** પું. [સં.] દુઃખીનો પોકાર

**આર્ત-બંધુ (-બન્ધુ)** પું. [સં.] પીડાયેલાં દુઃખીઓનો બેલી, પીડાયેલાં-પીડાતાંને મદદ કરનાર

**આર્તિ** સ્ત્રી. [સં.] દુઃખ, વિપત્તિ, પીડા

**આર્તિ-નાશક,-ન** વિ. [સં.] દુઃખનો નાશ કરનાર

**આર્તિ-હર, આર્તિ-હારક** વિ. [સં.] દુઃખ દૂર કરનાર

**આર્તવ** વિ. [સં.] ઋતુને લગતું. (૨) ન. રજસ્રાવમાં પડતું લોહી [ઋતુકાળ

**આર્તવ-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] માદાને રજસ્રાવ થવાનો સમય,

**આર્તવ-દોષ** પું. [સં.] રજસ્રાવને લગતી ખામી કે રોગ

**આર્તવ-રોગ** પું. [સં.] રજસ્રાવના વિષયનું દર્દ

**આર્તવ-વર્ષ** ન. [સં.] સૂર્યની ગતિ પ્રમાણે ગણાતું વર્ષ

**આર્તવ-સ્રાવ** પું. [સં.] રજસ્રાવ

**આર્ત-વાણી** સ્ત્રી., **આર્ત-સ્વર** પું. [સં.] દુઃખિતોનો પોકાર,

**આર્થિક** વિ. [સં.] નાણાં સંબંધી

**આર્યા** સ્ત્રી. [સં.] કાવ્યશાસ્ત્ર પ્રમાણે વાક્યના અર્થ ઉપરથી

નીકળતી ગૂઢ અર્થ જણાવનારી શબ્દની શક્તિ. (કાવ્ય.)

**આર્થી ભાવના** સ્ત્રી. [સં.] હેતુની ઇચ્છાથી ઊપજેલી ક્રિયા. (વેદાંત.)

**આર્દ્ર** વિ. [સં.] ભીનું, પલળેલું, ભીંજાયેલું. (૨) ભેજવાળું. (૩) (લા.) મૃદુ, કોમળ. (૪) માયાળુ, લાગણીવાળું

**આર્દ્ર-તા** સ્ત્રી. [સં.] આર્દ્રપણું

**આર્દ્રતા-માપક** વિ. [સં.] આર્દ્રતાનું માપ આપનારું. (૨) ન. એવું યંત્ર, 'બૅરોમીટર'. (૩) નક્કર અને પ્રવાહી પદાર્થની ઘનતા માપવાનું એમાં તરી શકે તેવું યંત્ર, 'હાઇડ્રોમીટર'.

**આર્દ્ર-ત્વ** ન. [સં.] આર્દ્ર-તા

**આર્દ્ર-ત્વક્** સ્ત્રી. [સં. °त्वच् નું પ. વિ., એ.વ.] ચામડી નીચેની ચામડી, આંતરત્વચા, 'મૅમ્બ્રેઇન'. (કે.  હ.)

**આર્દ્ર-વાયુ** પું. [સં.] 'હાઇડ્રોજન' નામનો એક વાયુ

**આર્દ્ર-હૃદય** વિ. [સં.] જેનું હૃદય લાગણીવાળું છે તેવું, કોમળ હૃદયવાળું [(સંજ્ઞા.) (જ્યો.)

**આર્દ્રા** ન. [સં.,સ્ત્રી.] આકાશીય ૨૭ નક્ષત્રોમાંનું છઠ્ઠું નક્ષત્ર.

**આર્દ્રી-ભાવ** પું. [સં.] મૃદુતા, કોમળપણું, નરમાશ. (૨) (લા.) લાગણી, માયા

**અર્ધમાસિક** વિ. [સં.] અડધા માસને લગતું, પાક્ષિક

**આર્બિટ્રેશન** ન. [અં.] લવાદી

**આર્બિટ્રેશન-ટ્રિબ્યુનલ** સ્ત્રી. [અં.] લવાદ-પંચ

**આર્મેચર** ન. [અં.] લોહચુંબકના અથવા પાસે પાસેના લોહચુંબકના છેડા જોડવા માટેનો નરમ લોઢા કે પોલાદનો ટુકડો, ચુંબકત્વ-રક્ષક, વીજળી પેદા કરનાર યંત્રનો એવો એક ભાગ. (પ.વિ.)

**આર્મિસ્ટિસ** સ્ત્રી. [અં.] યુદ્ધ-વિરામ, તહકૂબી

**આર્ય** પું. [સં.] છેક ઉત્તર ધ્રુવના પ્રદેશથી લઈ મધ્ય-યુરોપમાં થઈ મધ્ય-એશિયા તથા ઈરાન અને ત્યાંથી ભારતવર્ષના વિશાળ પ્રદેશમાં પથરાયેલી સુસંસ્કૃત મનાતી પ્રાચીન ઉજળિયાત પ્રજા. (સંજ્ઞા.) (૨) ઉત્તર ભારતવર્ષ કિંવા આર્યાવર્તની ઋગ્વેદકાલીન પ્રજા (એ કાલની અનાર્ય દસ્યુ-દાસ પ્રજાથી ગુણ-ધર્મમાં ઘણી ચડિયાતી ગણાતી હતી તે.) (સંજ્ઞા.) (૩) રાષ્ટ્રના ધર્મને અને નિયમોને વફાદાર રહેનારી પ્રજા. (૪) સસરો (પુત્રવધૂની દૃષ્ટિએ). (૫) વિ. ઉદાર ચરિત્રવાળું. (૬) કુલીન, ખાનદાન, ઊંચા કુળનું. (૭) પૂજ્ય, માન્ય. (૮) પ્રતિષ્ઠિત, આબરૂદાર

**આર્ય-ક્ષેત્ર** ન. [સં.] આર્યલોકોથી વસેલો દેશ

**આર્ય-જાતિ** સ્ત્રી. [સં.] પ્રાચીન આર્યપ્રજાના વંશજો (ઋગ્વેદમાંની પુરુ ત્રિત્સુ અનુ યદુ અને તુર્વસુ સંજ્ઞાથી જાણીતાં કુળોની જાતિ.) (સંજ્ઞા.)

**આર્ય-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન.[સં.] આર્યપણું. (૨) ખાનદાની

**આર્ય-દેશ** પું. [સં.] આર્યોના નિવાસનો દેશ. (૨) આર્યાવર્ત, બ્રહ્માવર્ત, ભરતખંડ, ભારતવર્ષ, હિંદુસ્તાન. (સંજ્ઞા.)

**આર્ય-ધર્મ** પું. [સં.] આર્યાવર્તની વિશાળ ભૂમિમાં વિકસેલો ધર્મ (જેમાં વૈદિક પરિપાટીના ધર્મ-સંપ્રદાયો ઉપરાંત બૌદ્ધ જૈન લિંગાયત લોકાયત વગેરે અને મોડેના શીખ વગેરે સંપ્રદાયોનો પણ સમાવેશ થાય છે.) (૨) બ્રાહ્મધર્મ, હિંદુધર્મ

**આર્ય-પુત્ર** પું. [સં.] (નાટકોમાં) પતિને માટે વપરાતો શબ્દ ('આર્ય' એટલે 'સસરો', એનો પુત્ર)

**આર્ય-ભટ** પું. [સં.] ઈ.સ. ૪૭૬ માં જન્મેલો પાટલિપુત્રનો એ નામનો એક જ્યોતિષી. (સંજ્ઞા.)

**આર્ય-ભાષા** સ્ત્રી. [સં.] આદિમ આર્ય પ્રજાની મૂળ ભાષા (જેમાંથી ભાષાશાસ્ત્રીઓએ જેનો કામચલાઉ સંજ્ઞા આપી છે તે પ્રાગ્ભારત-યુરોપીય ભાષાનો વિકાસ થયો. આ પ્રાગ્ભારત-યુરોપીયના ભારત-યુરોપીય અને ભારત-હિત્તાઇત એવા ભેદ. ભારત-યુરોપીયમાંથી યુરોપીય અને ભારત-આર્ય-પારસીક અને એમાંથી ભારત-આર્ય અને ભારત-પારસીક. ભારત-આર્ય એટલે ઋગ્વેદની પ્રાચીન ભાષા, જેમાંથી એક બાજુ બ્રાહ્મણ-આરણ્યક-ઉપનિષદની મહાભારત રામાયણની અને સાહિત્યિક સંસ્કૃત, તો બીજી બાજુ પાલિ અર્ધમાગધી માગધી વગેરે પ્રાકૃતો, એમાંથી અપભ્રંશ ભાષાઓ અને એમાંથી અર્વાચીન ભારત-આર્ય ભાષાઓ અને બોલીઓ વિકસી; આ બધી આર્યભાષા.) (૨) શિષ્ટ ભાષા-સંસ્કૃત ભાષા, ગીર્વાણભારતી [હિન્દુસ્તાન

**આર્ય-ભૂમિ** સ્ત્રી. [સં.] આર્ય-દેશ, ભરતખંડ, ભારતવર્ષ,

**આર્ય-સમાજ** પું. [સં.] સભ્ય સમાજ. (૨) વેદને મુખ્ય ગણી એના પ્રમાણે વર્તવું એવા અભિપ્રાયવાળું સૌરાષ્ટ્રના સ્વામી દયાનંદે સ્થાપેલું ધર્મમંડળ (જેમાં વેદના સંહિતાભાગને પ્રમાણ માની મૂર્તિપૂજા-શ્રાદ્ધ-તર્પણ આદિનો અસ્વીકાર કરવામાં આવ્યો છે.) (સંજ્ઞા.) [અનુયાયી

**આર્યસમાજી** વિ. [સં.,પું.] સ્વામી દયાનંદના આર્યસમાજનું

**આર્યા** સ્ત્રી. [સં.] આર્ય જાતિની સ્ત્રી. (૨) દાદીમા, પિતામહી. (૩) સાસુ. (૪) જૈન ધર્મની દીક્ષાવાળી સાધ્વી, આરજા, ગરણીજી. (૫) એ સંજ્ઞાનો એક ચતુષ્કલ માત્રામેળ સંસ્કૃત પરિપાટીનો છંદ, ગાથા (૧૨+૧૮, ૧૨+૧૫ માત્રાનો.). (પિંગળ.)

**આર્યા-ગીતિ** સ્ત્રી. [સં.] આર્યા છંદનો એક વિકસેલો પ્રકાર (જેમાં બંને અર્ધો ૧૨+૨૦ માત્રાનાં છે.). (પિંગળ.)

**આર્યાવર્ત** પું. [સં. आर्य+आवर्त] આર્યોનું પ્રાચીન રહેઠાણ બ્રહ્માવર્ત (જેમાં ઉત્તરે હિમાલય, દક્ષિણે વિંધ્ય પર્વત, પૂર્વમાં બંગાળાનો ઉપસાગર અને પશ્ચિમમાં અરબી સમુદ્ર એ સીમાઓ વચ્ચેનો હિન્દુસ્તાનનો પ્રદેશ હતો.) (સંજ્ઞા.) (૨) ગંગા અને જમના નદીનો ઉપરનો તથા સિંધુની પૂર્વ તરફનો આર્ય લોકોથી વસેલો પ્રદેશ, ઉત્તર હિંદુસ્તાન (જેમાં આજના પાકિસ્તાનનો સિંધ અને પંજાબનો કેટલોક પ્રદેશ સમાવિષ્ટ થતો હતો.) (સંજ્ઞા.) (૩) ભારતવર્ષ, હિંદુસ્તાન. (સંજ્ઞા.)

**આર્યેતર** વિ. [+સં. आर्य+इतर] આર્ય સિવાયનું અન્ય, આર્ય નથી તેવું (અનાર્ય-દસ્યુ-દાસ અને બીજી પ્રજાઓ)

**આર્ષ** વિ. [સં.] ઋષિને લગતું, ઋષિ સંબંધી. (૨) ઋષિએ કરેલું. (૩) ઋષિએ સેવેલું. (૪) પાણિનિએ સંસ્કૃત ભાષાનું વ્યાકરણ બાંધી જે નિયમ ચોક્કસ કર્યા તેઓને અસંમત હોય તેવા જૂના વૈદિક પ્રયોગવાળું, વૈદિક, 'આર્કેઇક' (દ. બા.). (વ્યા.)

**આર્ષ-ક્રમ** પું. [સં.] ઋષિઓનો રિવાજ

**આર્ષ-ગ્રંથ** (-ગ્રન્થ) પું. [સં.] ઋષિએ રચેલું પુસ્તક

**આર્ષ-ચક્ષુ** ન., સ્ત્રી. [+चक्षुस् ન.] ભૂત-ભવિષ્ય-વર્તમાન

એ ત્રણે કાળને જોનારી દિવ્ય દૃષ્ટિ, આર્ષ દૃષ્ટિ
**આર્ષ-જીવન** ન. [સં.] ઋષિના પ્રકારનું તપોમય જીવન
**આર્ષ-જ્ઞાન** ન. [સં.] ઋષિઓને સુલભ દિવ્ય જ્ઞાન
**આર્ષ-તા** સ્ત્રી., ૦ત્વ ન. [સં.] આર્ષપણું
**આર્ષ-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] દૈવી જ્ઞાન. (૨) પવિત્ર નજર
**આર્ષ-દ્રષ્ટા** વિ. [સં., પું.] દૈવી જ્ઞાનવાળું
**આર્ષ-ધર્મ** પું. [સં.] પ્રાચીન વૈદિક ઋષિઓએ વિકસાવેલો આત્મધર્મ. (૨) મનુ વગેરે ઋષિઓએ પોતપોતાના સ્મૃતિગ્રંથોમાં જણાવેલો આચાર-ધર્મ
**આર્ષ-પ્રયોગ** પું. [સં.] પાણિનિના સંસ્કૃત વ્યાકરણમાં બાંધેલા નિયમોથી જુદા પ્રકારનો પ્રાચીન વૈદિક વ્યાકરણીય પ્રયોગ. (વ્યા.)
**આર્ષ-પ્રાકૃત** ન. [સં.] ઋગ્વેદ વગેરે પ્રાચીન ઋષિપ્રોક્ત ગ્રંથોમાં પ્રાકૃત ભાષાની લાક્ષણિકતાવાળાં વપરાયેલાં રૂપોનું સ્વરૂપ
**આર્ષ-વિવાહ** પું. [સં] કન્યાનો પિતા વર પાસેથી માત્ર એક બે ગાય લઈને પોતાની કન્યા પરણાવી આપે–એ પ્રકારનાં લગ્નનો પ્રકાર (મનુસ્મૃતિ પ્રમાણે) [વગેરે)
**આર્ષ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] ઋષિઓએ કહેલું શાસ્ત્ર (ઉપનિષદો
**આર્ષ-સંસ્કૃત** ન. [સં.] આર્યભાષા, વૈદિક સાહિત્યની ભાષા (ઈ.સ. પૂ. ૬ઠ્ઠી સદીના પાણિનિ પૂર્વે 'ભાષા' હતી, હજી 'સંસ્કૃત' કહેવાતી નહોતી. પાણિનિ પછી 'સંસ્કૃત' સંજ્ઞા ભાષાને પ્રમાણમાં મોડેથી 'પ્રાકૃત'ની તુલનાએ મળી છે.)
**આર્સેનિક** ન. [અં.] સોમલ નામનું ઝેરી રસાયણ (એક મૂળ તત્ત્વ) (ર.વિ.)
**આર્હત** વિ. [સં.] જૈન મતને લગતું [તત્ત્વજ્ઞાન
**આર્હત-દર્શન** ન, [સં.] જૈન તત્ત્વજ્ઞાન, અનેકાંતવાદનું
**આર્હત-પ્રવચન** ન. [સં.] મહાવીરની વાણી, જૈન આગમગ્રંથો
**આલ**[૧] (-લ્ય) સ્ત્રી. ટેવ [તેલું એક ઝાડ
**આલ**[૨] ન. જેનાં છાલ અને મૂળમાંથી રંગ બનાવાય છે
**આલ-ઓલાદ** સ્ત્રી. [અર. આલ્–અવલાદ્] કચ્ચાં-બચ્ચાં, છૈયાં-છોકરાં, બાલ-બચ્ચાં. (૨) કુટુંબ-વિસ્તાર, વંશવેલો
**આલક** (-કચ) સ્ત્રી. ફટકડી
**આલકું, -કુલ** ન. જુઓ 'નોળકોલ'.
**આ-લક્ષિત** વિ. [સં.] ઝાંખું જોવામાં આવેલું. (૨) ચિહ્ન ઉપરથી જાણવામાં આવેલું
**આલખી-પાલખી** સ્ત્રી. [જુઓ 'પાલખી'; એનું બેવડું રૂપ] ત્રણ કે વધારે છોકરાંઓથી રમાતી એક બાળ-રમત
**આલચુ** ન. એક જાતનું ઝાડ
**આલડ** ન. વળતાં પાણી, ઓટ [કોહવાતું એક ઝાડ
**આલદર** ન. વહાણ બનાવવાના કામમાં લાગતું અને ન
**આલણુ** ન. [પ્રા.] ઘેંશ, ડબું. [(૩) પુરુષની ગુહ્ય ઇંદ્રિય
**આલત** સ્ત્રી. [અર.] ઓજાર, હથિયાર. (૨) દોરડું. (વહાણનું.)
**આલતુ-ફાલતુ** વિ. [જુઓ 'ફાલતુ'નો દ્વિર્ભાવ.] સંબંધ વગરનું. (૨) નજીવું, પરચૂરણ. (૩) ગમે તેવું, અચોક્કસ પ્રકારનું
**આલપાકો** પું. [અં. આલ્પાકા] દક્ષિણ અમેરિકાનું એક જાતનું ઘેટું. (૨) રેશમ અને સૂતર સાથે આલપાકાનું ઊન મેળવી કરવામાં આવતું એક જાતનું કાપડ

**આલ-બેલ** સ્ત્રી. [અં. ઑલ્ વેલ્] અંગ્રેજી શાસનકાળમાં સરકારી ચોકિયાતો તરફથી 'બધું સલામત છે' એ મતલબનો કરવામાં આવતો એવો પોકાર
**આલમ** સ્ત્રી. [અર.] દુનિયા, જગત. (૨) (લા.) માણસ-જાત, જનસમૂહ, લોક. (૩) વસ્તી
**આલમ-ગીર** વિ. [+ ફા. પ્ર.] દુનિયા ઉપર વિજય મેળવનારું. (૨) મોગલ શહેનશાહ ઔરંગઝેબનો એક ઇલકાબ. (સંજ્ઞા.)
**આલમ-નૂર** ન. [+ફા.] દુનિયાનું તેજ. (૨) અતિશય પ્રકાશ
**આલમ-પનાહ** વિ. [+ફા.] દુનિયાનું રક્ષણ કરનાર. (૨) પું. પાદશાહ, શહેનશાહ
**આલમારી** સ્ત્રી. [પોર્ચુ. અર્માારિઓ,–અલ્માારિયો] કબાટ. (૨) દીવાલમાં કરેલું હાટિયું [લે-મૂક, લેવડ-દેવડ
**આલ-મેલ** (આલ્ય-મેલ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આલવું'+'મેલવું'.]
**આલય** ન. [સં., પું., ન.] રહેઠાણ, નિવાસસ્થાન, મકાન, ઘર
**આલર** જુઓ 'આલડ'. [૦લાગવી (રૂ.પ્ર.) ઓટ શરૂ થવી]
**આલરિયો ભમરબાણુ** પું. દરિયાના પેટાળનું પોલાણ (જેમાં ઓટ વખતે પાણી અંદર ધસતું હોય છે.)
**આલવાન** ન. એક જાતનું સારું કાપડ
**આલવાર** પું. [દ્ર.] રામાનુજ સંપ્રદાયના સ્થાપક શ્રીરામાનુજાચાર્યની પૂર્વે થયેલો તે તે મૂળ આચાર્ય
**આલવાલ** પું. [સં., ન.] ઝાડના થડ આસપાસનું પાણી રહેવાનું ખામણું, ક્યારો
**આલવું** સ.ક્રિ. [દે. પ્રા. आलीव-] આપવું, દેવું (મધ્ય ગુજરાતમાં પ્રચલિત ક્રિયારૂપ). **અલાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અલાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**આલસ-વીલસ** વિ. [રવા.] તરસથી પીડાતું. (૨) (આલસ્ય-વીલસ્ય) સ્ત્રી. અછોછી, અકળામણ, વધુ પડતી બેચેની
**આલસાલ** વિ. [પ્રા., જુઓ 'સાલ[૫]'નો દ્વિર્ભાવ.] જેનું સાલ બરાબર બેઠું નથી તેવું, સાલપોળિયું
**આલસ્ય** ન. [સં.] આળસ, આળસુપણું. (૨) વસ્તુની સ્થિરતા, જડતા, નિષ્ક્રિયત્વ, 'ઇનર્શિયા' (પો.ગો.)
**આલંકારિક** (આલઙ્કારિક) વિ. [સં.] અલંકાર સંબંધી, અલંકારયુક્ત. (કાવ્ય.) (૨) અલંકાર શાસ્ત્રનું જ્ઞાન ધરાવનાર, અલંકારશાસ્ત્રી
**આલંગ**[૧] (આલઙ્ગ) પું. [હિં.] ઘોડીની મસ્તી. [૦ઉપર આવવું (કે હોવું) (રૂ. પ્ર.) ઘોડીનું ઠાણમાં આવવું]
**આલંગ**[૨] (–લઙ્ગ) સ્ત્રી. [ફા.] ખાઈ
**આ-લંબ** (-લમ્બ) પું. [સં.] લટકણ. (૨) પકડવાનું સાધન. (૩) ટેકો આધાર. (૪) એક લીટી ઉપર બીજી લીટી કાટખૂણે પડતી હોય તે. (૫) (લા.) ગતિ, શરણ. (૬) આધાર-રૂપ માણસ
**આ-લંબન** (-લમ્બન) ન. [સં.] આધાર, ટેકો. (૨) આશ્રય. (૩) જેના આશ્રયે (નાયક અને નાયિકાના આશ્રયે) મૂળ રસ ઉત્પન્ન થાય તે આશ્રયરૂપ કારણ. (કાવ્ય.) (૪) (લા.) સહાય, મદદ [નાયક–નાયિકા. (કાવ્ય.)
**આ-લંબન-વિભાવ** (–લમ્બન–) પું. [સં.] રસના કારણરૂપ
**આ-લંબમાન** (–લમ્બ-) વિ. [સં.] આલંબતું, લટકતું. (૨) ટેકો રાખતું, આધાર રાખતું

**આલંબવું** (-લમ્બવું) સ. ક્રિ. [સં. आ-लम्ब्, તત્સમ. ભૂ. કૃ.-માં કર્તરિ રચના] આધાર લેવો, ટેકો લેવો. (૨) આશરો લેવો, આંબવું, પહોંચવું, પકડવું. **આલંબાવું** (-લમ્બાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **આલંબાવવું** (-લમ્બાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**આલંબાવવું, આલંબાવું** (-લમ્બા-) જુઓ 'આલંબવું'માં.

**આ-લંબિત** (-લમ્બિત) વિ. [સં.] આધાર લીધો છે તેવું. (૨) આશ્રિત. (૩) પકડી રાખેલું [ટેકો, 'ફલક્રમ'

**આ-લંબિની** (-લમ્બિની) વિ., સ્ત્રી. [સં.] ઉચ્ચાલનમાં મૂકેલો

**આ-લંબી** (-લમ્બી) વિ. [સં., પું.] આધાર રાખીને રહેનારું. (૨) આશ્રયી. (૩) ટીંગાઈને રહેનારું, લટકી રહેનારું

**આ-લંભ** (-લમ્ભ) પું., **-ભન** ન. [સં.] વધ, કતલ. (૨) હિંસા [ઉમદા, મહાન

**આલા** વિ. [અર. અઅ્લા] સૌથી ઉત્તમ, સર્વશ્રેષ્ઠ. (૨)

**આલાત** પું. [અર.], ૦દ પું. સાધન-સામગ્રી, ઓજાર. (૨) વહાણનો સઢ દોરડાં વગેરે સામાન. (વહાણ.)

**આલાત(૦દ)-ખાનું** ન. [ + જુઓ 'ખાનું'.] વહાણમાં દોરડાં વગેરે રાખવાની કોટડી

**આલાત-ચક્ર** ન. [સં. अलात = અડધું સળગેલું ઈંધણું, એને ફેરવવામાં આવે એ. દ. બા.એ अलात પરથી आलात = અર્ધાં સળગતા ઈંધણાને લગતું સ્વીકારી ] (લા.) વિભ્રમ, વિપર્યય-જ્ઞાન, ભ્રમણા, ભ્રમ, ઇંદ્રજાળ, 'હેલ્યુસિનેશન' (દ.બા.)

**આ-લાન** ન. [સં.] હાથીને બાંધવાનો ખંભો. (૨) હાથીને બાંધવાનું દોરડું. (૩) હાથીનું બંધન

**આ-લાપ** પું. [સં.] વાતચીત, સંભાષણ. (૨) રાગના મુખ્ય સ્વરનો વિસ્તાર કરવાની અને એ રાગના બીજા શુદ્ધ સ્વર મેળવી રાગનું ચોખ્ખું સ્વરૂપ બતાવવાની ક્રિયા. (સંગીત.)

**આ-લાપક** વિ. [સં.] ગાનાર [(સંગીત.)

**આલાપચારી** સ્ત્રી. [સં.] આલાપ કરી ગાવાની ક્રિયા.

**આલાપ-દાર** વિ. [ + ફા. પ્રત્યય.] રાગને આલાપીને ગાનારું

**આલાપદારી** સ્ત્રી. [ + ફા. પ્રત્યય] રાગને આલાપીને ગાવાની ક્રિયા, આલાપચારી

**આલાપવું** સ. ક્રિ. [સં., ના.ધા.] આલાપ કરવો. આલાપથી ગાવું, રાગ કાઢીને ગાવું. **આલાપાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આલાપાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. [ધડકાર વિના ગાવાની ક્રિયા

**આલાપ-સરણી** સ્ત્રી. [સં.] એક શ્વાસે એકધારી કંઠના

**આલાપ-સંલાપ** (-સઁલ્લાપ) પું. [સં.] વાતચીત, સંભાષણ

**આલાપાવવું, આલાપાવું** જુઓ 'આલાપવું'માં.

**આલાપિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] એક શ્રુતિનું નામ. (સંગીત.). (૨) કરુણા શ્રુતિનો એક અવાંતર ભેદ. (સંગીત.) (૩) એક જાતની વાંસળી

**આલાપી**[1] વિ. [સં., પું.] આલાપ કરનાર

**આલાપી**[2] સ્ત્રી. [સં. + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ગાંધાર ગ્રામની એક મૂર્છના. (સંગીત.)

**આલારામ** પું. [અં. 'એલાર્મ'-ચેતવણી] ધ્યાન ખેંચનારું યા ઊંઘમાંથી ઉઠાડવા નિમિત્તે રાખવામાં આવેલું ઘડિયાળ-માંનું યંત્ર

**આલા(-લું)-લીલું** વિ. [સં. आर्द्रक – પ્રા. अल्लअ + જુઓ 'લીલું'.] સુકાયું-ન-સુકાયું હોય તેવું, લીલુંસૂકું

**આલા-હજરત** પું. [જુઓ 'આલા' + અર. 'હ-ઝરત્'] સર્વ-શ્રેષ્ઠ સ્વામી [ક્રિયા.] (લા.) બહાનાં

**આલાં-બાલાં** ન., બ.વ. [ફા. 'આરી-બલી' હા-ના કરવાની

**આલિ(-લી**[1]**)** સ્ત્રી. [સં.] સખી. (૨) પંક્તિ, હાર

**આ-લિખિત** વિ. [સં.] આલેખેલું, રેખાંકન કરેલું, ચિત્રિત, ચીતરેલું [ધર્મશાસ્ત્રનો જ્ઞાતા

**આલિમ** વિ. [અર.] જ્ઞાની, જ્ઞાતા. (૨) પું. મજહબી પંડિત,

**આલિયાં-ખાલિયાં** ન., બ.વ. [રવા.] મુશ્કેલી, સંકડામણ

**આ-લિંગન** (-લિઙ્ગન) ન. [સં.] છાતી સરસું ચાંપવાની ક્રિયા, ભેટવું, બથમાં લેવું એ [નાયબ મંત્રી

**આ-લિંગ-મંત્રી** (-લિઙ્ગ-મન્ત્રી) પું. [સં.] સહાયક મંત્રી,

**આલિંગવું** (-લિઙ્ગવું) સ. ક્રિ. [સં. आ-लिङ्ग्, તત્સમ. ભૂ. કૃ. માં કર્તરિ રચના] આલિંગન કરવું, ભેટવું, બથમાં લેવું, **આલિંગાવું** (આલિઙ્ગાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **આલિંગાવવું** (આલિઙ્ગાવવું) પ્રે., સ.ક્રિ.

**આલિંગાવવું, આલિંગાવું** (આલિઙ્ગા-) જુઓ 'આલિંગવું' માં.

**આ-લિંગિત** (-લિઙ્ગિત) વિ. [સં.] ભેટવામાં આવેલું, આલિંગેલું, બથમાં લીધેલું

**આલિંગી** (-લિઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] આલિંગન કરનારું

**આલિંગ્ય** (-લિઙ્ગ્ય) વિ. [સં.] આલિંગન કરવા જેવું

**આલી**[1] જુઓ 'આલિ'.

**આલી**[2] સ્ત્રી. હોંશ, ઉમેદ

**આલી**[3] વિ. [અર.] ઉચ્ચ, મોટું, ભવ્ય

**આલી(-ળી)ગારું(-ળું)** વિ. અટકચાળું, તોફાની, મસ્તીખોર

**આલી-જનાબ** વિ. [જુઓ 'આલી[3]' 'જનાબ.'] મોટી-ઊંચી પદવીવાળું, મોટા ઠાઠમાઠવાળું. (૨) નામદાર, હજૂર

**આલીજહાં, આલીજાહ** વિ. [અર. 'આલી-જાહ્'] મોટા દરજ્જાવાળું, મોટા ઠાઠમાઠવાળું

**આલી-ફેરા** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'આ' સર્વ. દ્વારા + 'ફેરો' સા. વિ., એ.વ. ના પ્રત્યયનો લોપ. (સૌ.) ] આ ફેરે, આ વાર, આ વખતે

**આલી(-લે)શાન** વિ. [અર. આલીશાન્ ] ઊંચા પદનું, મોભા-વાળું, મોટું. (૨) જબરદસ્ત, ખૂબ મોટું. (૩) ભવ્ય, ભભકાદાર, વિશાળ, ગંજાવર

**આલી-હજરત** વિ. [જુઓ 'આલા-હજરત'.] જુઓ 'આલી-જનાબ.' [ (હિંદી પ્રયોગ)

**આલુ**[1] ન. [સં.] કંદ. (૨) અળવીનો કંદ. (૩) બટેટું

**આલુ**[2] જુઓ 'આલૂ'.

**આલુકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આલુ[1]'.] રતાળુ

**આ-લુંચન** (-લુઞ્ચન) ન. [સં.] માથું-દાઢી-મૂછના વાળ ખેંચી કાઢવાની ક્રિયા. (જૈન.)

**આલું-લીલું** જુઓ 'આલા-લીલું.'

**આલૂ** ન. [ફા.] એક પ્રકારનો લીલો કે સૂકો મેવો, જરદાળુ

**આલૂકે-ફેરે** ક્રિ. વિ. ['આલૂકું' + 'ફેરો' + બેઉને ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર. (સૌ.) ] આ ફેરે, આ વખતે

**આલેક** કે. પ્ર. [સં. अ-लक्ष्य-> પ્રા. अलक्ख બ્રહ્મને ઉદ્દેશી] પરમહંસ સંન્યાસી વગેરેનો એવો ઉદ્ગાર, અહાલેક. (૨) બાવાઓનો ભીખ માગતી વેળાનો ઉદ્ગાર

**આલેક-ગિરનારી** કે. પ્ર. [+જુઓ 'ગિરનારી'.] ગિરનાર પર્વત ઉપરનાં અંબામાતાને ઉદ્દેશી થતો બાવા-સંન્યાસીનો ઉદ્ગાર
**આ-લેખ** પું. [સં.] પત્ર. (૨) દસ્તાવેજ. (૩) સનદ, દાનપત્ર, પટો. (૪) મહોર, મુદ્રા, 'સીલ'. (૫) નકશો, 'ચાર્ટ'. (૬) આલેખ-ચિત્ર, 'ગ્રાફ'. (૭) ચિત્રણ
**આ-લેખક** વિ. [સં૦] ચિત્ર દોરનાર, ચિત્રકાર. (૨) આલેખન કરનાર. 'ડિઝાઇનર'
**આલેખ-ચિત્ર** ન. [સં.] ટપકાં અથવા લીટીની પદ્ધતિથી કોઈ પણ જાતનો સંબંધ બતાવવા દોરેલી આકૃતિ, 'ગ્રાફ'
**આ-લેખન** ન. [સં.] લખાણ. (૨) ચિત્રણ. (૩) રેખા-નિરૂપણ, 'આઉટલાઇન ડ્રોઇંગ'
**આ-લેખની** સ્ત્રી. [સં.] કલમ. (૨) પીંછી [પેપર'
**આલેખ-પત્ર** પું. [સં., ન.] રેખાચિત્ર માટેનો કાગળ, 'ગ્રાફ-
**આલેખવું** સ. ક્રિ. [સં., ના. ધા., તત્સમ] લખાણ કરવું. (૨) ચીતરવું. (૩) આકૃતિ કાઢવી, રેખાંકન કરવું. આલેખાવું કર્મણિ., ક્રિ. આલેખાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**આલેખાવવું, આલેખાવું** જુઓ 'આલેખવું'માં.
**આ-લેખિત** વિ. [સં. आ-लेख ના. ધા. નું ભૂ. કૃ.] આલિખિત
**આ-લેખ્ય** વિ. [સં.] આલેખન કરવા જેવું, (૨) ન. ચિત્ર. (૩) લખાણ
**આલેડી** સ્ત્રી. એક જાતનું ઝાડ
**આ-લેપ** પું., -પન ન. [સં.] ચોપડવાની ક્રિયા, ખરડ કરવાની ક્રિયા. (૨) મલમ
**આ-લેપક** પું. [સં.] છો કે ગાર કરનાર માણસ
**આલેપવું** સ. ક્રિ. [સં., ના. ધા., તત્સમ] ચોપડવું. (૨) લીંપવું. આલેપાવું કર્મણિ., ક્રિ. આલેપાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**આલેપાવવું, આલેપાવું** જુઓ 'આલેપવું'માં.
**આલે-બાલે** સ્ત્રી. [રવા.] નકામી વાત. (૨) ઓહિયાં કરવાપણું. (૩) કચરો. (૪) ખાવાના પદાર્થ
**આલેશાન** જુઓ 'આલીશાન'.
**આ-લોક** પું. [સં.] જોવું એ. (૨) દેખાવ. (૩) દૃષ્ટિમર્યાદા. (૪) તેજ, પ્રકાશ
**આલોક-ચિત્ર** ન. [સં.] છબી, તસવીર
**આ-લોકન** ન. [સં.] જોવું એ
**આલો-ખેરો** પું. [અર્થહીન શબ્દ + જુઓ 'ખેરો'.] કામમાં ન આવે તેવી ધાતુની ભાંગેલ તૂટેલ વસ્તુઓ, ભંગાર
**આ-લોચ** પું. [સં.] જોવું એ, દર્શન. (૨) વિચાર, ચિંતન, મનન. (૩) અલોચના, સમીક્ષા, અવલોકન
**આ-લોચક** વિ. [સં.] આલોચના કરનારું, સમીક્ષક, અવલોકન કરનાર
**આ-લોચન** ન., -ના સ્ત્રી. [સં.] સમીક્ષણ, સમીક્ષા, અવલોકન. [-ન કરવું, -ના કરવી (રૂ. પ્ર.) સમીક્ષા કરવી, ગુણદોષનો વિચાર કરવો. -ના લેવી (રૂ.પ્ર.) સાધુ કે ગોરજી સમક્ષ પાપ કબૂલી પ્રાયશ્ચિત્ત લેવું, આલોયણા લેવી. (જૈન.)
**આલોચવું** સ. ક્રિ. [સં. आ-लोच्, તત્સમ] મનન કરવું, વિચારવું. (૨) સમીક્ષા કરવી, અવલોકન કરવું. આલોચાવું કર્મણિ., ક્રિ. આલોચાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**આલોચાવવું, આલોચાવું** જુઓ 'આલોચવું'માં.
**આ-લોચિત** વિ. [સં.] મનન કરેલું, વિચારેલું. (૨) જેના ગુણદોષની સમીક્ષા કરવામાં આવી છે તેવું
**આ-લોચ્ય** વિ. [સં.] મનન કરવા – વિચારવા લાયક. (૨) સમીક્ષા કરવા જેવું [ઊહાપોહ
**આ-લોડન** ન- [સં.] હલાવવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) ચર્ચા,
**આલોડવું** સ. ક્રિ. [સં. आ-लोड्, તત્સમ] હલાવવું. આલોડાવું કર્મણિ., ક્રિ. આલોડાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**આલોડાવવું, આલોડાવું** જુઓ 'આલોડવું'માં.
**આ-લોડિત** વિ. [સં.] હલાવેલું
**આલો-પાલો** પું. [+ જુઓ 'પાલો', એનો દ્વિર્ભાવ] ગમે તે જાતનાં પાંદડાં. (૨) ભાજીપાલો
**આલોયણ** ન.,-ણ સ્ત્રી. [સં. आ-लोचन, -ना > પ્રા. आलो-यण, -णा તત્સમ] પાપની કબૂલાત કરી સાધુ કે ગોરજી પાસે પ્રાયશ્ચિત્ત લેવાની ક્રિયા, આલોચના. (જૈન.)
**આ-લોલ** પું. [સં.] કંપ, ધ્રુજારી. (૨) ગભરામણ. (૩) વિ. કંપતું, ધ્રૂજતું. (૪) ક્ષુબ્ધ, ખળભળેલું
**આ-લોલિત** વિ. [સં.] કંપેલું, ધ્રૂજી ઊઠેલું. (૨) થોડું ચંચળ. (૩) ક્ષુબ્ધ, ખળભળી ઊઠેલું [વિરુદ્ધનું, ક્ષારવાળું
**આલ્કલાઇન** વિ. [અં.] ખટાશથી ઊલટા ગુણવાળું, ઍસિડથી
**આલ્કલી** પું. [અં.] અલ્કલી, ખટાશને નિર્ગુણ કરનારો ક્ષાર, ઍસિડથી ઊલટી અસર ધરાવનારો પદાર્થ
**આલ્કોહોલ** પું. [અર. 'અલ્ કુહ્લ' ઈ. સ. ૧૮મી સદીમાં અંગ્રેજીમાં 'દારૂનો અર્ક' એ અર્થ વિકસ્યો. અં.] દારૂનો અર્ક, મદ્યાર્ક, મદ્યસાર [(લા.) પ્રારંભ
**આલ્ફા** પું. [અં.] ગ્રીક મૂળાક્ષરોનો પહેલો વર્ણ (A) (૨)
**આલ્ફા-કિરણ** ન. [+ સં.] પ્રકાશનું એક કિરણ (પ.વિ.)
**આવ** (-વ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આવવું'.] આવવાની ક્રિયા, આવવું એ, આગમન. (૨) આયાત, આવરો. (૩) આવક, કમાણી. (૪) (લા.) પુષ્કળતા, છત
**આવક** સ્ત્રી. [જુઓ 'આવવું' દ્વારા] આવવું એ. (૨) આયાત. (૩) કમાણી, ઉત્પન્ન
**આવક-ખર્ચ** પું., ન. [+ જુઓ 'ખર્ચ'.] પેદાશ અને વ્યય
**આવક-ચિટ્ઠી(-ઠી)** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ચિટ્ઠી(-ઠી.')] આવનારા માલની નોંધ, ભરતિયું. (૨) માલની રસીદ, પહોંચ, પાવતી. (૩) વહાણના સામાનની લેવડદેવડનો દસ્તાવેજ [ખર્ચ
**આવક-જાવક** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'જાવક'.] આવ-જા (૨) ઊપજ-
**આવક-વેરો** પું. [+જુઓ 'વેરો'.] આયપત-વેરો, 'ઇન્કમ-ટૅક્સ'
**આવકાર** પું. [+ સં.] 'આવો' એવો ઉદ્ગાર જેમાં છે તેવું સંમાન, આદરમાન
**આવકાર-દાયક** વિ. [+ સં.], **આવકાર-દાયી** વિ. [+ સં., પું.] આવકાર આપનારું, સંમાન કરનારું (૨) આવકારાર્હ, આવકાર-પાત્ર, આવકાર-લાયક
**આવકારવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'આવકાર', -ના.ધા.] આવકાર આપવો. આવકારાવું કર્મણિ., ક્રિ. આવકારાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.
**આવકારાવવું, આવકારાવું** જુઓ 'આવકારવું'માં.
**આ-વક્ષ** વિ. [સં आ-वक्षस्] છાતી સુધીનું, 'બસ્ટ-સાઇઝ'
**આવખું** ન. [સં. आयु-ष्क- > પ્રા. आउक्खअ-] આયખું, આવરદા, જીવતર, આયુષ

**આવચી-આવચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આવચી'નો દ્વિર્ભાવ.] તકમરિયાંનો છોડ, બાવચી

**આવજા, (જ્ય), -જાવ** (આવ્ય-જાવ્ય) સ્ત્રી. ['આવવું' + જવું'] આવવું-જવું એ, અવર-જવર

**આવજે** (-જયે) કૃ.પ્ર. [જુઓ 'આવવું' + અપ. इज्ज (< સં. 'एव' દ્વારા) બી. પુ., એ. વ. નું ગુ. વિધ્યર્થક] 'તારે ફરી આવવાનું' ભાવનો ઉદ્દગાર

**આવજો** (-જયો) કૃ.પ્ર. [જુઓ 'આવવું' + કર્મણિ અપ इज्ज (< સં. एव દ્વારા); બી. પુ., બ.વ. અને ત્રી.પુ. નું. ગુ. વિધ્યર્થરૂપ] 'તમારે કે એ યા એમણે' 'ફરી આવવાનું' એ ભાવનો ઉદ્દગાર

**આવડ-જાવડ** (આવડ્ય-જાવડ્ય) સ્ત્રી. અવર-જવર, આવ-જા

**આવટવું** અ. ક્રિ. [સં. आ-वृत्-वर्त् < પ્રા. आ-वट्ट-] ફેરવાવું. (૨) ઉકાળે આવવું, ઊભરાવું. (૩) નીપજવું, ઉદ્દભવવું. (૪) ચોતરફ વીંટળાવું. (૫) અજંપો થવો, મૂંઝાવું. **આવટાવું** ભાવે., ક્રિ. **આવટાવવું,** પ્રે., સ. ક્રિ.

**આવટાવવું, આવટાવું** જુઓ 'આવટવું'માં.

**આવડ** (-ડ્ય) **-ડત** (ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આવડવું'.] કામ કરવાની -જ્ઞાન લેવાની વગેરે પ્રકારની કુશળતા, હોશિયારી. (૨) (લા.) યુક્તિ, હિકમત

**આવડ-ત્રેવડ** (આવડ્ય-ત્રેવડ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ત્રેવડ'.] ઘરકામની વેતરણ, કરકસર

**આવડવું** અ. ક્રિ. [સં. आ-पत् < પ્રા. आवड 'આવી પડવું'.] (લા.) કામ કેમ થાય કે કેમ કરાય એનો બરાબર ખ્યાલ હોવો, જાણકારી હોવી. (૨) કરતાં ફાવવું

**આવડું** (આઃવડું) વિ. [સં. एतावत् < અપ. एव-ના સાદૃશ્યે] આટલી ઊંચાઈનું કે આ માપનું

**આવડુંક** (આઃવડુંક) વિ. [+ ગુ. 'ક' સ્વાર્થિક ત. પ્ર.] માત્ર આવડું, નાનામાં નાના માપનું, જરાક

**આવણ-જાવણ** (આવણ્ય-જાવણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આવવું' + જવું' + બેઉને 'અણ' કૃ. પ્ર] અવર-જવર, આવ-જા

**આવણી** સ્ત્રી., **-ણું** ન. [જુઓ 'આવવું' + અણું' કૃ.પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] આવવું એ, આગમન

**આવણો** પું. [જુઓ 'આવણું'.] કૂવા વગેરેમાં પાણી આવે છે તે સરવાણી, આવાલ

**આવતલ** વિ. ['આવતું' વર્ત. કૃ. + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે] આવેલું

**આવતિયો** પું. નોકર, ચાકર

**આવતી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આવવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ. + 'ઈ' સ્ત્રી–પ્રત્યય] આવક. (૨) વેપારની ચીજ બજારમાં આવવાની મોસમ

**આવતું** વિ. [જુઓ 'આવવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ] ભવિષ્યમાંનું. (૨) નવું સવું આવતું  [જુઓ 'આમદાની'.

**આવદાની** સ્ત્રી. [જુઓ, 'આમદાની;' 'આવવું'ના સાદૃશ્યે]

**આવધ** (-ધ્ય) સ્ત્રી. [સં. अवधि પું.] મુકરર કરેલો સમય, મુદત, અવધિ. (૨) (લા.) કામ કરવા બદલ વસવાયાંને મળતું વર્ષાસન. (૩) આશા, ઉમેદ

**આવધિયું** વિ. ઇનામી, બારખલી (જમીન)  [તેવું ખેતર

**આવન**[1] ન. જેમાં ફરીથી ચોખા વાવવામાં આવ્યા હોય

**આવન**[2] ન. નારખાને ફરતી લોઢાની ચકરડી

**આવન-જાવન** ન. [જુઓ 'આવણ-જાવણ, આ હિં. પ્રકારનું] અવર-જવર, આ-વજા, આવણ-જાવણ  [આવરદાનો અંત

**આવર-કૂ(-ખૂ)ટો** પું. [સં. आयुस् + 'કૂટવું'-'ખૂટવું'] મોત

**આ-વરણ** ન. [સં.] આચ્છાદન, ઢાંકણ. (૨) અંતરાય, વિઘ્ન, અડચણ. (૩) વંડો કે વાડ

**આવરણ-ત્વચા** સ્ત્રી. [સં.] અંદરની પાતળી ચામડીનું પડ

**આવરણ-પત્ર** પું., ન. [સં., ન.] પુસ્તકને ચડાવેલું પૂંઠું, 'ફ્લૅપ'  [દૂર કરવાપણું

**આવરણ-ભંગ** (-ભઙ્ગ) પું. [સં.] આવરણો-અંતરાયો- અજ્ઞાનને

**આવરણ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] વસ્તુના સ્વરૂપને ઢાંકનારી શક્તિ

**આવરણી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] માંસ ઉપર આવેલો પડદો, 'ફેસિયા.' (૨) વીજળીનો પ્રવાહ જેમાં થઈને બીજામાં પેસી ન શકે તેવું ઢાંકણ, વેષ્ટની, 'ઇન્સ્યુલેટર'

**આવરદા** પું., સ્ત્રી. [સં. आयुस् (ઘોષ વ્યંજન પૂર્વે आयुर) મૂળમાં] આયખું, આયુષ, જીવનકાળ

**આવરવું** સ. ક્રિ. [સં. आ-वर-ના. ધા. તત્સમ] ઘેરી લેવું, વીંટી વળવું. (૨) આચ્છાદિત કરવું, ઢાંકવું. છાઈ દેવું, **આવરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આવરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**આવરા-ક્ષેત્ર** ન. [જુઓ 'આવરો'+સં.] પાણી વગેરેના પ્રવાહની આવકનો સંગ્રહ કરવાની જગ્યા, 'કૅચમેન્ટ-એરિયા'

**આવરાવવું, આવરાવું** જુઓ 'આવરવું'માં.

**આવરિત** વિ. [સં. आ-वृत्त] આચ્છાદિત થયેલું, ઢંકાયેલું

**આવરું-બાવરું** (આઃવરું-બાઃવરું) વિ. [જુઓ 'બાવરું'નો દ્વિર્ભાવ.] ગભરાઈ ગયેલું, ઘાંઘું

**આવરો**[1] (આઃવરો) પું. [સં. आहार-] (લા.) માંદગીમાંથી ઊઠ્યા બાદ ખાવાની થતી પ્રબળ લાલસા

**આવરો**[2] પું. [જુઓ 'આવવું' દ્વારા.] આવક

**આવરો**[3] પું. [ફા. આવારહ્] હિસાબનો ચોપડો, રોકડ-મેળનો ચોપડો, નાણાંની આવક-જાવકની હિસાબપોથી

**આવરો-જાવરો** પું. [જુઓ 'આવરો[2]' + 'જાવરો.'] આવજા. (૨) ઊપજ-ખર્ચ, આવક જાવક. (૩) (લા.) ઓળખાણ, પિછાણ, પરિચય

**આ-વર્જન** ન. [સં,] વાળી લેવાની ક્રિયા. (૨) વળાંક. (૩) પ્રકાશનાં કિરણોનું વાંકા દેખાવાપણું  [જન્મ-મરણ

**આવર્જન-વિસર્જન** ન. [સં] વાળવું અને જવા દેવું. (૨)

**આ-વર્જના** સ્ત્રી. [સં. માં નથી] આવર્જન

**આ-વર્ત** પું. [સં.] ગોળ ગોળ ફરવું એ, ચકરાવો, પરિભ્રમણ. (૨) પાણીમાં થતું વમળ, ઘૂમરી, જલ-ભ્રમર, ભમરો. (૩) ચક્ર, કૂંડાળું, મંડળ. (૪) ઘોડાના શરીર ઉપર દેખાતી રુવાંટીથી બનતી ગોળાકાર ભમરી. (૫) (લા.) નિવાસ-પ્રદેશ (જેમકે 'આર્યાવર્ત' 'બ્રહ્માવર્ત.') (૬) વિ. અમુક (૭) નિયમ પ્રમાણે ફરી ફરીને આવતું, પુનરાવર્તી, 'રિકરિંગ'

**આ-વર્તક** વિ. [સં.] ફરીફરીને આવતું, પુનરાવર્તી, 'રિકરિંગ'. (૨) ગોળાકાર ચાલતું  [ઔષધિ

**આવર્તકી** સ્ત્રી. [સ.] એક જાતની વેલ. (૨) મરડાશિંગી નામની

**આવર્ત-કેતુ** પું. [સં.] ધૂમકેતુ  [એવી રકમ

**આવર્ત-દશાંશ** (-દશાંશ) પુ. [સં.] ફરીફરીને દશાંશ આવે

**આ-વર્તન** ન. [સં.] પાછા ફરવું એ. (૨) વારંવાર આવવું એ, 'રિકર્‌ન્સ'. (૩) એનું એ વારંવાર વાંચવું-વિચારવું એ

**આવર્તન-કાલ**(-ળ) પું. [સં.] ફરી ફરીને આવતો સમય, 'પીરિયડ'

**આ-વર્તની** સ્ત્રી. [સં.] કડછી. (૨) ચમચો

**આ-વર્તનીય** વિ. [સં.] ફરી ફરીને લાવવા જેવું. (૨) ફરી ફરીને પાઠ કરવા જેવું

**આ-વર્તમાન** વિ. [સં.] ફરી ફરીને આવતું. (૨) ઘૂમરો લેતું

**આવર્તવું** અ. ક્રિ. [સં. आ-वृत्-वर्त् તત્સમ] પાછા ફરવું. **આવર્તાવું** ભાવે., ક્રિ. **આવર્તાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**આવર્તાવવું, આવર્તાવું** જુઓ 'આવર્તવું'માં.

**આવર્ત-શ્રેણી** સ્ત્રી. [સં.] પહેલાં બે પદ આપ્યાં હોય અને એ ઉપરથી ત્રીજું પદ કાઢવાનો નિયમ આપ્યો હોય તથા એ નિયમ બીજા અને ત્રીજા પદને લગાડવાથી ચોથું પદ નીકળતું હોય-ત્રીજા અને ચોથા પદને લગાડવાથી પાંચમું પદ નીકળતું હોય-અને આગળ અને આગળ પદો નીકળ્યા કરે એવી શ્રેણી એટલે કે સંખ્યાની હાર. (ગ.)

**આવર્તાંક** (-વર્તાઙ્ક) પું. [+ સં. अङ्क] પુનરાવર્તી અંક. (ગ.)

**આ-વર્તિત** વિ. [સં.] પાછું વાળેલું. (૨) ઘુમાવેલું, ફેરવેલું. (૩) વમળવાળું કરેલું. (૪) ફરી ફરી અભ્યાસ કરેલું

**આ-વર્તિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ઘૂમરી. (૨) બાવીસ શ્રુતિઓ-માંની પંદરમી શ્રુતિ. (સંગીત.) (૩) મરડાશિંગી

**આ-વર્તી** વિ. [સં., પું.] આવર્તક

**આવલાં** ન., બ.વ. ફાંફાં, હવાતિયાં. (૨) તરફડિયાં. (૩) હોસનો સામાન [પરંપરા, શ્રેણી

**આવલિ**(-લી, -ળિ, -ળી) સ્ત્રી. [સં.] પંક્તિ, હાર, ઓળ.

**આવલિકા** સ્ત્રી. [સં.] આવલિ. (૨) એક શ્વાસોચ્છ્‌વાસનો નાનામાં નાનો ભાગ

**આ-વલિત** વિ. [સં.] સહેજસાજ વળેલું

**આવલી**(-ળી) જુઓ 'આવલિ,-ળિ,-ળી.'

**આવવું** અ. ક્રિ. [સં. आ-या > પ્રા. आव] આઘેથી વળતી ગતિ કરવી. (૨) જન્મવું. (૪) પ્રાપ્ત થવું, પમાવું. (૪) રોગયુક્ત થવું; દા. આંખ આવવી. (૫) (સંબંધક ભૂ. કૃ. સાથે સહાયક ક્રિયાપદ-પૂર્ણતાના અર્થમાં) કરી આવે. (૬) (વિધ્યર્થ કૃદંતના સા. વિ. ના અર્થના 'માં' વાળા રૂપ સાથે-કર્મણિ અર્થ માત્ર) કરવામાં આવે છે. [**આવી ચઢ(ડ)વું** (રૂ. પ્ર.) અચાનક આવવું. **આવી ચૂકવું** (રૂ. પ્ર.) મૃત્યુનું નજીક આવવું. **આવી જવું** (રૂ. પ્ર.) થોડી વાર માટે આવવું. (૨) રોગનું આવવું. (આંખ આવવી, જીભ આવવી). **આવી પડવું** (રૂ. પ્ર.) અચાનક દુઃખ કે એવું કષ્ટ આવી પડવું. **આવી પહોંચવું** (-પૉઃચવું) (રૂ. પ્ર.) એકાએક આવી મળવું. **આવી બનવું** (રૂ. પ્ર.) અંત આવવો. **આવી ભરાવું** (રૂ. પ્ર.) મોત પાસે આવવું. **આવી મળવું** (રૂ.પ્ર.) અનાયાસે કે અચાનક આવવું. **આવી રહેવું** (-રૅઃવું) (રૂ.પ્ર.) પહોંચી આવવું. (૨) થાકી જવું.] **અવાવું** ભાવે., ક્રિ.

**આવશ્યક** વિ. [સં.] અગત્યનું, જરૂરી

**આવશ્યક-તા** સ્ત્રી [સં.] અગત્ય, જરૂર, ખપ. (૨) પ્રયોજન

**આવસથ** પું., ન. [સં., પું.] રહેઠાણ, નિવાસસ્થાન. (૨) ઉતારો, મુકામ. (૩) મઠ. (૪) અગ્નિહોત્રની શાળા. (૫) છાત્રાવાસ. (૬) ગામડું

**આવસથ્ય** પું. [સં.] અગ્નિહોત્રનો અગ્નિ

**આવળ** (-ળ્ય) [સં. आहुल्य ન.] સ્ત્રી. પીળાં ફૂલનો એક એક વગડાઉ છોડ. [૦ નું ફૂલ (રૂ.પ્ર.) દેખાવમાં જ રૂપાળું. (૨) વરણાગિયું]

**આવળ-કાઠી** (આવળ્ય-) સ્ત્રી. [ + જુઓ 'કાઠી'.] (લા.) દવાના કામમાં આવતું એક જાતના વેલાનું સૂકું ડાળખું

**આવળ-ગોવળ** (આવળ્ય-ગોવળ્ય) સ્ત્રી. [સં. आबाल-गोपाल પું.] બાળબચ્ચાં, કુટુંબકબીલો, પરિવાર

**આવળિયો**[1] પું. [જુઓ 'આવળ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] આવળથી મોટું અને બાવળથી નાનું એવું એક ઝાડ

**આવળિયો**[2] પું. ઓરિયો, ઇચ્છા, અભિલાષા, મનોરથ

**આવંગ** (-વઙ્ગ) પું. વહાણનો અને એમાં ભરેલા માલનો વીમો. (વહાણ.)

**આવંત્ય** (આવન્ત્ય) વિ. [સં.] અવંતિ-ઉજ્જનને લગતું. (૨) અવંતિનું (માળવાનું) રહીશ. (૩) પું. માળવાનો દેશ. (સંજ્ઞા.) (૨) એ નામનો એક અપભ્રંશ-ભાષા પ્રકાર. (સંજ્ઞા.)

**આવાગમન** ન. [જુઓ 'આવવું' + સં. आ-गमन] આવી પહોંચવું. (૨) જન્મ, અવતાર, અવતરણ

**આવારકું** ક્રિ. વિ. [જુઓ, 'આ' (સર્વ.) + 'વાર' + ગુ. 'કું' ત. પ્ર.] આ વખત પૂરતું [(૨) ગભરાયેલું, બાવરું

**આવારું** વિ. [ફા. આવારહ્] ભટકનારું, ધંધા વિનાનું, રઝળુ.

**આવાલ** પું. [જુઓ, 'આવવું' દ્વારા.] નવાણમાં પાણી આવવાની સરવાણી, આવણો [(૩) ઓરડો, ખંડ

**આ-વાસ** પું. [સં.] રહેઠાણ, નિવાસસ્થાન. (૨) ઘર, મકાન.

**આ-વાહક** વિ. [સં.] બોલાવનાર, નિમંત્રણ આપનાર, નિમંત્રક, 'કન્વીનર' [આમંત્રણ આપવું એ, 'ઇન્વૉકેશન'

**આ-વાહન** ન. [સં.] પૂજન વખતે દેવ વગેરેને હાજર થવા

**આ-વાહન-પત્ર** પું. [સં., ન.] જવાબ દેવા હાજર થવાનું લખાણ, 'સમન્સ' [આપવા માટેનું સ્તવન

**આવાહન-સ્તોત્ર** ન. [સં.] દેવ વગેરેને પૂજા માટે આમંત્રણ

**આવાહવું** સ. ક્રિ. [સં., તત્સમ] દેવાદિને આમંત્રણ આપવું. **આવાહાવું**, સ. ક્રિ. **આવાહાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**આવાહાવવું, આવાહાવું** જુઓ 'આવાહવું'માં.

**આ-વિદ્ધ** વિ. [સં.] વીંધાયેલું

**આવિદ્યક** વિ. અવિદ્યાને લગતું, માયાની સાથે સંબંધ રાખનારું. (૨) અજ્ઞાનથી થયેલું [અવતાર, જન્મ

**આવિર્ભાવ** પું. [સં. आविस् + भाव, સંધિથી] પ્રકટીકરણ. (૨)

**આવિર્ભાવક** વિ. [સં. [+ સં.] આવિર્ભાવ કરનારું

**આવિર્ભૂત** વિ. [સં. आविस् + भूत, સંધિથી] આવિર્ભાવ પામેલું, પ્રગટેલું

**આવિર્ભૂતિ** સ્ત્રી. [સં. आविस्+भूति, સંધિથી] આવિર્ભાવ

**આવિલ** વિ. [સં.] કાદવવાળું. (૨) મલિન, મેલું, ગંદું

**આવિષ્કરણ** ન. [સં. आविस् + करण, સંધિથી] પ્રકટીકરણ (૨) જાહેરાત

**આવિષ્કર્તા** વિ. [સં. आविस्+कर्ता, સંધિથી] આવિષ્કાર કરનાર, ખુલ્લું પાડનાર, પ્રગટ કરનાર, (૨) જાહેર કરનાર

**આવિષ્કાર** પું. [સં. आविस्+कार, સંધિથી] આવિષ્કરણ. (૨) સાક્ષાત્કાર

**આવિષ્કારક** વિ. [સં.] આવિષ્કાર કરનાર

**આવિષ્કૃત** વિ. [સં. आविस्+कृत्त, સંધિથી] પ્રકટ કરવામાં આવેલું. (૨) નવું શોધી કાઢેલું

**આવિષ્કૃતિ** સ્ત્રી. [સં. आविस्+कृत्ति, સંધિથી], **આવિષ્ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં. आविस्+क्रिया, સંધિથી] આવિષ્કાર

**આ-વિષ્ટ** વિ. [સં.] દાખલ થયેલું, પેઠેલું. (૨) લીન બની ગયેલું, ગૂંથાયેલું, ઘેરાયેલું. (૩) વળગેલું. ભરાયેલું. (૪) ઉશ્કેરાયેલું, આવેશ આવ્યો હોય તેવું

**આવું** (આ:વું) [સં. एवम् > અપ. एव-ના સાદૃશ્યે 'આ'-નું વિશેષણાત્મક રૂપ] આ પ્રકારનું, આ જાતનું, આના જેવું, આ પ્રમાણેનું, આ નમૂનાનું

**આવું-ક** (આ:વુંક) વિ. [+ સ્વાર્થે.ગુ. 'ક' ત.પ્ર.] કાંઈક આવું

**આવું-પોવું** (આ:વું-પો:વું) ન. [જુઓ, 'આવું', –દ્વિર્ભાવ.] કન્યાના સાટા તરીકે વર પાસેથી લેવાતું ધન, શુલ્ક, દેજ

**આ-વૃત** વિ. [સં.] ઘેરાયેલું, ઘેરેલું. (૨) ઢંકાયેલું, છુપાયેલું, ગૂઢ

**આ-વૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'આવરણ.'

**આ-વૃત્ત** વિ. [સં.] વીંટળાયેલું, વીંટેલું. (૨) પાછું ફરેલું, પાછું આવેલું. (૩) વારંવાર થયેલું કે કરવામાં આવેલું. ચક્રાકારે થયેલું [વાર થતું પ્રકાશન

**આ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'આવર્તન'. (૨) પુસ્તકનું બીજી

**આવૃત્તિ-દર્શક** વિ. [સં.] આવર્તન બતાવનારું, 'ફ્રિક્વન્ટેટિવ'

**આવૃત્તિ-વાચક** વિ. [સં.] આવર્તન બતાવનાર (પહેલું–બીજું–ત્રીજું વગેરે સંખ્યાવૃત્તિવાચક વિશેષણો) (વ્યા.)

**આવૃત્તિ-વાર** ક્રિ. વિ. [+ જુઓ 'વાર' એક પછી એક આવવું-] પ્રત્યેક આવૃત્તિએ–સંસ્કરણે–પ્રકાશને

**આવૃત્તિ-સંખ્યા** (-સઙ્ખ્યા) સ્ત્રી. [સં.] અમુક વખતના એકમમાં નિયમિત રીતે થતા બનાવોની સંખ્યા, 'ફ્રિક્વન્સી'

**આ-વેગ** પું. [સં.] પ્રબળ વેગ, ભારે ઝડપ. (૨) ઊભરો, જુસ્સો, 'ઇમોશન' (હ. વ.). (૩) ઉતાવળ [ઝડપથી

**આવેગ-પૂર્વક** વિ. [સં.] આવેગથી, આવેગમાં, જોરથી,

**આવેગી** વિ. [સં., પું.] આવેગવાળું, ઝડપી [રખાત સ્ત્રી

**આવેતુ** વિ. [જુઓ 'આવવું' દ્વારા.] આગંતુક. (૨) સ્ત્રી.

**આ-વેદક** વિ. [સં.] ખબર આપનાર. (૨) અરજ કરનાર, વિનંતિ કરનાર. (૩) દાવો માંડનાર, વાદી

**આ-વેદન** ન. [સં.] જાણ કરવાની ક્રિયા, ખબર આપવાની ક્રિયા. (૨) અરજી, વિનંતિ. (૩) દાવો, ફરિયાદ

**આવેદન-પત્ર** પું. [સં., ન.] વિનંતિ-પત્ર, અરજી લખેલો કાગળ. (૨) ફરિયાદ અરજી [જેવું, આ-વેદ્ય

**આ-વેદનીય** વિ. [સં.] વિનંતિ કરવા જેવું, જાણ કરાવવા

**આ-વેદિત** વિ. [સં.] જાણ કરવામાં આવેલું

**આવેદી** વિ. [સં., પું.] જુઓ, 'આવેદક'.

**આ-વેદ્ય** વિ. [સં.] જુઓ, 'આ-વેદનીય'.

**આ-વેશ** પું. [સં.] દાખલ થવાપણું. (૨) કોઈ પણ વિચાર કે જુસ્સામાં ચિત્તનું રોકાણ. (૩) જુસ્સો, ઊભરો. (૪) ભૂત-પ્રેતનો વળગાડ. (૫) (લા.) ક્રોધ, ગુસ્સો

**આવેશ-મય** વિ. [સં.], **આવેશી** વિ. [સં., પું.] આવેશથી ભરેલું, 'ઇમ્પેશન્ડ' [વંડી. (૩) વાડ (કાંટાની)

**આ-વેષ્ટન** ન. [સં.] વીંટી વળનારી વસ્તુ, ગલેફ. (૨) દીવાલ,

**આ-વેષ્ટિત** વિ. [સં.] લપેટી લેવામાં આવેલું, ફરતો વીંટો લેવામાં આવ્યો છે તેવું [(૨) વિ. પ્રેમવશ, મોહિત

**આશક** પું. [અર. આશિક્] પ્રેમી, આસક્ત, અનુરાગી.

**આશક-માશૂક** ન,, બ. વ. [અર. આશિક્–વ–મઅ્શૂક્] અનુરાગી પુરુષ અને સ્ત્રી, પ્રીતમ અને પ્રિયા, પ્રેમી યુગલ

**આશ(-સ)કા** સ્ત્રી. [સં. आशिष्- > અર્વા. તદ્ભવ आशिख દ્વારા] (લા.) દેવની આરતી ઉપર હાથ ફેરવી આંખ માથા ઉપર લગાવી લેવામાં આવતા આશીર્વાદ. (૨) યજ્ઞકુંડની ભસ્મ લઈ કપાળમાં લગાવવી એ. (૩) દેવના નાવણમાંથી લઈ માથે છાંટવું એ

**આશકી** સ્ત્રી. [અર. આશિકી] પ્રેમ, આસક્તિ, પ્રીતિ, પ્યાર

**આશટવું** સ. ક્રિ. જુઓ 'આછટવું', **આશટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આશટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**આશટાવવું, આશટાવું** જુઓ 'આશટવું'માં.

**આશના** પું. [ફા.] મિત્ર, ભાઈબંધ, દોસ્ત, યાર. (૨) સ્ત્રી. પ્રિયા, માશૂક [પ્રેમ

**આશનાઈ** સ્ત્રી. [ફા.] મિત્રતા, ભાઈબંધી, દોસ્તી. (૨) પ્રીતિ,

**આશનાવ** પું. [જુઓ 'આશના'.] મિત્ર, ભાઈબંધ, દોસ્ત

**આ-શય** પું. [સં.] ઇરાદો, ઉદ્દેશ, મતલબ. (૨) અર્થ, ભાવાર્થ. (૩) હેતુ, કારણ. (૪) ન. [સં., પું. – સમાસના ઉત્તરપદમાં 'જલાશય' વગેરે] સ્થાન, ઠેકાણું. (૫) ખાડો

**આશ(-સ)રવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'આશરો[૧]' ના. ધા.] આશ્રિત થઈ રહેવું. (ભૂ. કૃ. માં કર્તરિ રચના). **આશ(-સ)રાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આશ(-સ)રાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**આશ(-સ)રાગત** વિ. [જુઓ 'આશરો[૧]' + સં. आगत],**–તિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયુ' ત.પ્ર.], **–તી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] આશ્રયે આવી રહેલું, શરણાગત

**આશ(-સ)રાવવું, આશ(-સ)રાવું** જુઓ 'આશ(-સ)રવું'માં.

**આશ(-સ)રે** ક્રિ. વિ, [જુઓ 'આશરો[૨]' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] અંદાજે, લગભગ

**આશ(-સ)રો[૧]** પું. [સં. आ-श्रयक- > પ્રા. अस्सरअ-] આશ્રય, રક્ષણ માટે આવી રહેવાની પરિસ્થિતિ. (૨) ટેકો, મદદ, ઓથ. (૩) (લા.) નિભાવ, નિર્વાહ, ગુજારો, ભરણપોષણ. (૪) રહેઠાણ, વાસ

**આશ(-સ)રો[૨]** પું. અંદાજ, અડસટ્ટો, શુમાર, અટકળ [**–રા** પડવું (રૂ. પ્ર.) અટકળે, અંદાજે]

**આ-શંકવું** (–શઙ્કવું) સ. ક્રિ. [સં. आ-शङ्क्, તત્સમ] શંકા કરવી, સંદેહ કરવો. (૨) અ. ક્રિ. શંકા થવી, સંદેહ થવો. **આશંકાવું** (આ–શઙ્કાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **આશંકાવવું** (આ-શઙ્કાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**આ-શંકા** (–શઙ્કા) સ્ત્રી. [સં.] શંકા, સંદેહ, વહેમ, સંશય, શક. (૨) કાંઈક ખરાબ થવાનો ભય

**આશંકાવવું, આશંકાવું** (–શઙ્કા–) જુઓ 'આશંકવું'માં.

**આ-શંકિત** (–શઙ્કિત) વિ. [સં.] આશંકાવાળું, શક પડતું

**આશંકી** (આશઙ્કી) વિ. [સં., પું.] શંકા કરનારું, સંદેહ

કરનારું. [ઉમેદ

**આ-શંસા** (આશંસા) સ્ત્રી. [સં.] આશા, આકાંક્ષા, ઇચ્છા,

**આશંસી** (આશંસી) વિ. [સં., પું.] આશંસા રાખનારું

**આશા¹** સ્ત્રી. [સં.] ધારણા, ઇચ્છા, આકાંક્ષા. (૨) લાલસા, સ્પૃહા, તૃષ્ણા. (૩) દિશા. [**૦આપવી, ૦દેવી** (રૂ.પ્ર.) સામાની ઇચ્છાને પોષણ આપવું. (૨) લલચાવવું. **૦કરવી** (રૂ.પ્ર.) સામા તરફથી કાંઈક મળશે એમ માનવું. **૦પડવી** (રૂ. પ્ર.) વિશ્વાસ બંધાવો, સંભવ લાગવો. **૦બાંધવી, ૦રાખવી, ૦સેવવી** (રૂ.પ્ર.) આશા ફળવાની ઉમેદ રાખવી]

**આશા²(-સા)** સ્ત્રી. સવારના ભાગે ગવાતી એક રાગિણી, આશાવરી. (સંગીત.)

**આશા(-સા)એસ(-શ)** જુઓ 'આસાએશ'.

**આશા(-સા)-ગોડ** પું., -ડી સ્ત્રી. [જુઓ 'આશા (-સા)²' + સં.] જેમાં ગોડીની છાયા છે તેવો એક રાગ. (સંગીત.)

**આશા-જનક** વિ. [સં.] આશા-વિશ્વાસ ઉપજાવે તેવું

**આશા(-સા)-જોગિયો** પું. [જુઓ 'આશા²(-સા)' + 'જોગિયો' (રાગ વિશેષ).] આશાવરીનો એક પ્રકાર. (સંગીત.)

**આશા(-સા)-માંડ** પું. [જુઓ 'આશા² (-સા)' + 'માંડ' (રાગ વિશેષ) ] આશાવરીનો એક બીજો પ્રકાર. (સંગીત.)

**આશાતન** ન., -ના સ્ત્રી. અપમાન, તિરસ્કાર, અવગણના. (જૈન.) (૨) સામાને થતું દુઃખ કે પીડા. (જૈન.)

**આશા-તંતુ** (-તન્તુ) પું. [સં.] કાંઈ મળવાની કે બનવાની કે આવવાની થોડીક ખાતરી [તેનાથી ક્યાંય વધારે

**આશાતીત** વિ. [સં. आशा + अतीत] આશા રાખી હોય

**આશા-તૃષ્ણા** સ્ત્રી. [સં.] લાલસા, તીવ્ર ઇચ્છા

**આશા-દશમી** સ્ત્રી. [સં.] આષાઢ સુદિ દશમ (એ દિવસે દેવી-પૂજન કરવામાં આવે છે.)

**આશા-દોરી** સ્ત્રી. [સં. आशा + જુઓ 'દોરી'.] આશા-તંતુ

**આશાન્વિત** વિ. [સં. आशा + अन्वित] આશાવંત

**આશાપલ્લી** સ્ત્રી. [સંસ્કૃતીકરણ + સં. पद्री > પ્રા. पल्ली તત્સમ સં. માં પણ સ્વીકાર્ય] અમદાવાદ નજીકની ઈ. સ. ની ૧૧ મી સદીથી ૧૫ મી સદી સુધી ટકેલી એક નગરી, આસાવળ. (સંજ્ઞા.)

**આશા-પાશ** પું. [સં.] આશા-તૃષ્ણાનું બંધન

**આશા-પૂરક** વિ. [સં.] આશા પૂર્ણ કરનારું

**આશા-પૂરણ¹** ન. [સં.] આશાની સફળતા

**આશા-પૂરણ²** વિ. [સં.] આશાની પૂર્તિ કરનારું

**આશા-પૂરા** સ્ત્રી. [સં.], **-રી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કચ્છમાં લખપત તાલુકામાં 'માતાના મઢ' નામક સ્થાનના માતાના મંદિરની અધિષ્ઠાત્રી દુર્ગાદેવી (જાડેજા રાજપૂતોની કુળદેવી). (સંજ્ઞા). (૨) ધૂમલી પાસે બરડા ડુંગર ઉપરના દેવીસ્થાનની અધિષ્ઠાત્રી દેવી. (સંજ્ઞા.)

**આશા-પૂરો** પું. [+ સં. °पूरक- > પ્રા. °पूरअ-] કચ્છમાં માતાના મઢના આશાપૂરા દેવીના સ્થાનકે નજીકની જમીનની ધૂપ તરીકે વપરાતી માટી

**આશા-પૂર્તિ** સ્ત્રી. સં.] આશાની સફળતા

**આશા-પ્રદ** વિ. સં.] આશા સફળ કરનારું

**આશા-બંધ** (-બન્ધ) પું. [સં.] આશાનું બંધન, આશા-તંતુ, આશાદોરી. (૨) (લા.) આશ્વાસન, દિલાસો

**આશા-બંધી** (-બન્ધી) વિ., સ્ત્રી. [સં. आशा-बन्ध + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] આશાવાળી. (૨) ગર્ભિણી [ભરેલું, ઉમેદવાળું

**આશા-ભર્યું** વિ. [+ ગુ. 'ભરવું + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] આશાથી

**આશા-ભંગ** (-ભઙ્ગ) પું. [સં.] આશા નિષ્ફળ થવાની ઘટના. (૨) વિ. આશા તૂટી પડી છે તેવું, નિષ્ફળ, ભગ્નાશ

**આશા(-સા)વરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આશા²(-સા)¹' દ્વારા.] એ નામની સવારની એક રાગિણી, આસા. (સંગીત.)

**આશા-વંત** (-વન્ત) વિ. [સં. आशा-वत् ] જુઓ 'આશાવાન.'

**આશા-વાદ** પું. [સં.] દરેક વસ્તુનું પરિણામ શુભ જ આવશે એવી ભાવના, 'ઑપ્ટિમિઝ્મ' (બ. ક. ઠા.)

**આશાવાદી** વિ. [સં., પું.] આશાવાદમાં માનનારું 'ઑપ્ટિમિસ્ટ' (દ. બા., બ. ક. ઠા.)

**આશાવાન** વિ. [સં. आशावान् પું.] આશાવાળું

**આશાસ્પદ** વિ. [સં. आशा+आस्पद, ન.] ભાવિની આશા પૂરી કરાવે તેવું [રૂપી ફણગો

**આશાંકુર** (આશાઙ્કુર) પું. [સં. आशा + अङ्कुर] ઉમેદ-

**આશિ(-સિ)કા** સ્ત્રી. [સં. आशिष् નું અર્વા.તદ્ભવ ष > ख થયા પછી] આશીર્વાદરૂપ પ્રસાદી. (૨) દેવદેવીની આરતી ઉપર હાથ કરી આંખે અડાડવું એ. (૩) યજ્ઞકુંડમાંથી ભસ્મ લઈ કપાળમાં ચોડવી એ. (૪) દેવના નાવણમાંથી પાણી લઈ માથે ચડાવવું એ. (ચારે માટે જુઓ 'આશકા'.)

**આશિષ, -સ** સ્ત્રી. [સં. आशिस् (-ष्)] સામાના કલ્યાણની ભાવના, શુભ કામના, આશીર્વાદ, શુભેચ્છા

**આશંગો** પું. પજવાણી, છેડ, અડપલું

**આશીર્વચન** ન. [સં. आशिस्+वचन, સંધિથી] આશીર્વાદ, 'ઇચ્છા ફળીભૂત થાઓ' એવી દુઆનું વેણ

**આશીર્વાચક** વિ. [સં. आशिस् + वाचक, સંધિથી] આશીર્વાદની ભાવના બતાવનારું

**આશીર્વાદ** પું. [સં. आशिस्+वाद, સંધિથી] આશીર્વચન, 'મંગળ થજો' એવું કથન. (૨) કલ્યાણકારી ભાવના. (૩) કૃપા, પ્રસાદ, અનુગ્રહ

**આશીવિષ** પું. સં.] (કાતિલ ઝેરવાળો) સર્પ, નાગ

**આશી(-સી)ગ** સ્ત્રી., ન. ઘાના ચાંદા ઉપર માખીએ મૂકેલ ઈંડાં (જેને લઈ ઘામાં જીવાત પડે છે.) [(શિલ્પ.)

**આશુ-કર્મ** ન. [સં.] તરત પતાવવાનું હોય તેવું શિલ્પકર્મ.

**આશુ-કવિ** વિ. [સં.] તરત જ કવિતા કરવાની શક્તિ ધરાવનારો કવિ, શીઘ્ર-કવિ [ચાલાક, ચપળ

**આશુ-કારી** વિ. [સં., પું.] કામ ઝડપથી પતાવનારું. (૨)

**આશુ-કોપી** વિ. [સં., પું.] એકદમ ગુસ્સે થનારું ખિજાળ, ચીડિયું [તેવું, 'નર્વસ' (વિ. મ.)

**આશુ-ક્ષોભ** વિ. સં.] હૃદયની ક્ષુબ્ધતા ઘડી ઘડીમાં અનુભવે

**આશુ-તોષ** વિ. [સં.] ઝડપથી પ્રસન્ન થનારું. (૨) પું. ભગવાન શિવજી. (સંજ્ઞા.)

**આ-શોષણ** ન. [સં.] ચોગમથી ચૂસી લેવું એ. (૨) લોકો પાસેથી જુલમ વગેરેથી દંડ વસૂલ કરવાની ક્રિયા, શોષણ

**આશૌચ** ન. સં.] અશુચિપણું, અપવિત્ર સ્થિતિ. (૨) સંતાન જન્મે તે વખતે પાળવામાં આવતું વૃદ્ધિસૂતક. (૩) મરણ

થતાં પાળવામાં આવતું મરણ-સૂતક, મરણાશૌચ

**આશ્ચર્ય** ન. [સં.] અચરજ, અચંબો, નવાઈ, વિસ્મય, તાજુબી. (૨) અચરજ પમાડે તેવો બનાવ, ચમત્કાર. (૩) વિચિત્ર-નવાઈ ઉપજાવે તેવો દેખાવ

**આશ્ચર્ય-કારક** વિ. [સં.], **આશ્ચર્ય-કારી** વિ. [સં., પું.] નવાઈ ઉપજાવનારું

**આશ્ચર્ય-ચકિત** વિ. [સં.] ખૂબ નવાઈ પામેલું, વિસ્મિત થયેલું

**આશ્ચર્ય-જનક** વિ. [સં.] જુઓ 'આશ્ચર્યકારક.'

**આશ્ચર્યવત્** ક્રિ. વિ. [સં.] નવાઈ પમાડે એ રીતે

**આશ્મ, ૦ન** વિ. [સં.] પથ્થરનું બનેલું

**આશ્મરિક** વિ. [સં.] પથરીના દર્દવાળું

**આશ્મિક** વિ. [સં.] પથ્થરનું બનેલું. (૨) પથ્થર ઉઠાવનારું

**આ-શ્રમ** પું. [સં., પું., ન.] વિસામો લેવાની જગ્યા. (૨) ઋષિમુનિઓનું વનમાંનું નિવાસસ્થાન, પર્ણકુટીઓનો સમૂહ. (૩) ધાર્મિક પરિપાટીના શિક્ષણની વ્યવસ્થાનું સ્થાન. (૪) (૪) નિરાધારોને અથવા પછાત વર્ગના બાળકોને પાલન અને શિક્ષણની વ્યવસ્થાનું સ્થાન. (૫) વૈદિક પરિપાટીના ધર્મ પ્રમાણે જીવનના બ્રહ્મચારી ગૃહસ્થ વાનપ્રસ્થ અને સંન્યાસી એવા ચાર તબક્કાઓનો પ્રત્યેક (જેવા કે બ્રહ્મચર્યાશ્રમ, ગૃહસ્થાશ્રમ, વાનપ્રસ્થાશ્રમ અને સંન્યાસાશ્રમ)

**આશ્રમ-કર્મ** ન. [સં.] આશ્રમવાસીઓને કરવાની ક્રિયા, આશ્રમ-ધર્મ

**આશ્રમ-ધર્મ** પું. [સં.] આશ્રમવાસીઓને કરવાની ક્રિયા, આશ્રમ-કર્મ. (૨) વૈદિક પરિપાટીના ચાર આશ્રમો પ્રમાણે બજાવવાની ફરજો

**આશ્રમધર્મી** વિ. [સં., પું.] આશ્રમધર્મોને અનુસરી વર્તનારું

**આશ્રમ-ભ્રષ્ટ** વિ. [સં.] આશ્રમ-ધર્મમાંથી ચલિત થયેલું, ધર્મના નિયમોનું ઉલ્લંઘન કરી ચૂકેલું

**આશ્રમ-વાસ** પું. [સં.] આશ્રમમાં જઈ રહેવું એ. (૨) તપોવન

**આશ્રમવાસી** વિ. [સં., પું.] આશ્રમવાસ કરનારું, આશ્રમમાં રહેનારું.

**આશ્રમ-વ્યવસ્થા** સ્ત્રી. [સં.] આશ્રમના સંચાલનની દેખરેખ. (૨) વૈદિક ધર્મના ચાર આશ્રમોની ગોઠવણ

**આશ્રમ-શાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] આશ્રમના પ્રકારની નિશાળ, 'રેસિડેન્શિયલ સ્કૂલ'

**આશ્રમ-સંસ્થા (-સંસ્થા)** સ્ત્રી. [સં.] આશ્રમ-વ્યવસ્થાવાળું સ્થાન. (૨) વૈદિક પરિપાટીના ચારે આશ્રમોની પરિપાટી

**આશ્રમ-સ્થ, -સ્થિત** વિ. [સં.] આશ્રમમાં રહેલું

**આશ્રમાંતર (આશ્રમાન્તર)** ન. [+સં-अन्तर] ચાર આશ્રમોમાંના એકમાંથી બીજા આશ્રમમાં જવું એ

**આ-શ્રય** પું. [સં.] આશરો, આધાર. (૨) શરણ. (૩) વિસામાની જગ્યા. (૪) બચાવનું સ્થાન. (૫) (લા.) વિશ્વાસ, ભરોસો [સ્થાન

**આશ્રય-કેંદ્ર (-કેન્દ્ર)** ન. [સં.] આશરો આપનારું કેંદ્રવર્તી

**આશ્રય-દાતા** વિ. [સં., પું.] આશરો આપનારું

**આશ્રય-ભૂત** વિ. [સં.] આશરારૂપ થયેલું

**આશ્રય-સ્થાન** ન. [સં.] આશરો લેવાનું ઠેકાણું મદદ મેળવવાનું ઠેકાણું

**આશ્રય-હીન** વિ. [સં.] આશરા વિનાનું. (૨) આશ્રયસ્થાન વિનાનું [આશરો આપનારો સંબંધ

**આશ્રયાશ્રયિ-ભાવ** પું. [સં. + आश्रयि-भाव] આશ્રય અને

**આશ્રયાર્થી** વિ. [સં. + अर्थी પું.] આશ્રયની ઇચ્છાવાળું

**આ-શ્રિત** વિ. [સં.] આશરે આવી રહેલું. (૨) નોકર, સેવક, દાસ. (૩) નજીકનું, પાસેનું, 'એડજેસન્ટ' (ગ.)

**આ-શ્લિષ્ટ** વિ. [સં.] લગોલગ થઈને રહેલું. (૨) ભેટીને રહેલું, ભેટેલું, આલિંગાયેલું

**આ-શ્લેષ** પું. [સં.] આલિંગન

**આશ્લેષા(-ખા)** સ્ત્રી. [સં.] આકાશીય સત્તાવીસ નક્ષત્રોનું અશ્વિનીથી નવમું નક્ષત્ર. (સંજ્ઞા.) (જ્યો.)

**આશ્લેષા-પંચક (-પઞ્ચક)** ન. [સં.] આશ્લેષા-મઘા-પૂર્વાફાલ્ગુની-ઉત્તરાફાલ્ગુની-હસ્ત એ પાંચ નક્ષત્રોનો સમૂહ. (જ્યો.)

**આશ્વયુજ** પું. [સં. आश्वयुज्] હિંદુ કાર્તિકી વર્ષનો છેલ્લો બારમો માસ, આશ્વિન, આસોમાસ

**આ-શ્વસિત, આ-શ્વસ્ત** વિ. [સં.] જેને દિલાસો આપવામાં આવ્યો છે તેવું, દિલાસો પામેલું [સાંત્વન

**આ-શ્વાસ** પું. [સં.] છુટકારાનો દમ ખેંચવો એ. (૨) દિલાસો,

**આશ્વાસ-કથા** સ્ત્રી. [સં.] આખ્યાયિકાનું એ નામનું પ્રત્યેક કથાનક કે પ્રકરણ

**આ-શ્વાસક** વિ. [સં.] આશ્વાસન આપનારું

**આ-શ્વાસન** ન. [સં.] દિલાસો, સાંત્વન

**આશ્વાસન-પત્ર** પું. [સં., ન.] દિલાસાનો પત્ર

**આ-શ્વાસના** સ્ત્રી. [સં., आ-श्वासन, ન.] જુઓ 'આશ્વાસન.'

**આશ્વિન** પું. [સં. હિંદુ કાર્તિકી વર્ષનો છેલ્લો બારમો મહિનો, આસો માસ. (સંજ્ઞા.)

**આષાઢ** પું. [સં.] હિંદુ કાર્તિકી વર્ષનો નવમો મહિનો. (સંજ્ઞા.)

**આષાઢા** સ્ત્રી. [સં.] ૨૭ નક્ષત્રોમાંનાં ૨૦-૨૧માં પૂર્વાષાઢા અને ઉત્તરાષાઢા એ બેમાંનું પ્રત્યેક નક્ષત્ર. (સંજ્ઞા.) (જ્યો.)

**આષાઢી[1]** વિ. [સં., પું.] આષાઢ મહિનાને લગતું

**આષાઢી[2]** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] આષાઢ મહિનાની પૂનમ. (૨) આષાઢ મહિનાની વીજળી

**આષાઢીય** વિ. [સં.], **આષાઢીલું** વિ. [+ ગુ. 'ઈલું' ત.પ્ર.] આષાઢ મહિનાને લગતું

**આ-સક્ત** વિ. [સં.] સારી રીતે ચોંટેલું, લગનીવાળું

**આ-સક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] લગની. (૨) લાલસા, તૃષ્ણા, તીવ્ર ઇચ્છા, 'એટેચમેન્ટ'

**આસકા** જુઓ 'અસકા'.

**આસડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] આસરડવું, સબડકા ભરતાં ખાવું. (૨) અકરાંતિયા થઈને ખાવું. **આસડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આસડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**આસડાવવું, આસડાવું** જુઓ 'આસડવું'માં.

**આ-સત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ઘણું પાસે હોવું, સામીપ્ય, નિકટતા. (૨) ચોખ્ખો અર્થ સમજાય એ રીતે બે પદો કે વધુ પદોની નિકટતા. (કાવ્ય.)

**આસન[1]** ન. [સં.] બેસવાની ક્રિયા. (૨) ઊભા રહેવાની-બેસવાની કે સૂવાની અમુક પ્રકારની રીત. (૩) જેનાથી મનને શાંતિ મળે અને શરીર સ્થિર રહે એવી શરીરની

સ્થિતિ. (યોગ.) (૪) મૈથુન કે સંભોગની જુદા જુદા પ્રકારની પરિસ્થિતિ, ભોગાસન. (કામ.) (૫) બેસવાની જગ્યા, બેઠક. (૬) ચોપડી અથવા પત્રકમાં પાડેલો કોઠો. (૭) બેસવાને માટેનો ઊન દર્ભ સૂતર વગેરેનો ચોરસ કે ગોળ ટુકડો, આસનિયું. (૮) કોચ–ખુરશી–સિંહાસન–ગાદી–પાટલો વગેરે બેસવાનું તે તે સાધન. (૯) સાધુઓએ રહેવાને માટે જમાવેલો અડ્ડો કે પડાવ. [**૦કરવું, ૦વાળવું** (રૂ. પ્ર.) યોગનું કોઈ અને કોઈ આસન થાય એવી કસરત કરવી. **૦જમાવવું** (રૂ. પ્ર.) સ્થિર થઈ બેસવું. **૦ડગવું, ૦ડોલવું** (રૂ. પ્ર.) જે સ્થાને હોય તે સ્થાનની અનિશ્ચિતતા પ્રવર્તવી. **૦ડગાવવું** (રૂ. પ્ર.) ચોક્કસ સ્થાન ઉપર બેઠેલાને સ્થાનભ્રષ્ટ કરવું. **૦ના(-નાં)ખવું** (રૂ. પ્ર.) અડ્ડો જમાવવો. **૦ માંડવું** (રૂ.પ્ર. બદલ્યા વગર એક જ જગ્યાએ બેસી રહેવું. (૨) મુકરર જગ્યા ઉપર બેસવું. **૦ લેવું, ૦ લગાવવું** (રૂ. પ્ર.) અડ્ડો જમાવવો, અડીંગો નાખવો]

**આસન[2]** સ્ત્રી. જુઓ 'આસોંદ'–'આસંધ'.

**આસન[3]** જુઓ 'આશીંગ'.

**આસન-બદ્ધ** વિ. [સં.] સ્થિર થઈને બેઠેલું

**આસના-વાસના** સ્ત્રી. [સં. आ-श्वासन ઉપરથી] આશ્વાસન, સાંત્વન. (૨) મહેમાનગીરી, સરભરા, બરદાસ. (૩) લાડ લડાવવું એ

**આસનિયું** ન. [સં. आसन + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] સેવા–પૂજા કરવા બેસવા માટેનું ઊન દર્ભ કે સૂતર વગેરેનું બનાવેલું બેસણિયું

**આસની** સ્ત્રી. [ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] નાનું આસનિયું

**આસનોપચાર** પું. [સં. आसन + उपचार] યોગનાં આસનો દ્વારા કરવામાં આવતી રોગની ચિકિત્સા. (યોગ.)

**આ-સન્ન** વિ. [સં.] નજીક લાગીને રહેલું, લગોલગ રહેલું, 'એડ્જેસન્ટ'

**આસન્ન-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] મરણ થવાની નજીકનો સમય, મરણકાળ, મૃત્યુનો સમય. (૨) વિ. મરણપથારીએ છેલ્લા શ્વાસ લેતું, મરણનો સમય નજીક આવી પહોંચ્યો છે તેવું

**આસન્ન-કોણ** પું. [સં.] લગોલગ આવેલો ખૂણો, 'એડ્જેસન્ટ ઍંગલ' (ગ.)

**આસન્ન-મરણ, આસન્ન-મૃત્યુ** વિ. [સં.] મૃત્યુ તદ્દન નજીક આવી પહોંચ્યું છે તેવું, છેલ્લા શ્વાસ લેતું, આસન્ન-કાલ

**આસન્ય** પું. [સં.] મોઢાના અંદરના ભાગમાં રહેલો મુખ્ય પ્રાણ (જે શ્વાસ લેવામાં આવે છે તે)

**આસ-પાસ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'પાસે'નો દ્વિર્ભાવ.] નજીક, નિકટ, સમીપ, પાસે. (૨) બેઉ બાજુ કે ચારે બાજુ

**આસપાસ-થી** ક્રિ. વિ. [+ ગુ. 'થી' પાં. વિ. ના અર્થનો અનુગ] નજીકથી

**આસપાસ-નું** વિ. [+ ગુ. 'નું' છ. વિ. નો અનુગ] નજીકનું

**આસપાસ-માં** ક્રિ. વિ. [+ ગુ. 'માં' સા. વિ. ના અર્થનો અનુગ] નજીકમાં

**આસમાન** ન. [ફા.] આકાશ, [**૦ઉપર ઊડવું** (રૂ.પ્ર.) ઊંચા ઊંચા ખ્યાલ બાંધવા. (૨) બહુ મોટી વાતો કરવી. **૦ઉપર ચડ(-ઢ)વું** (રૂ.પ્ર.) અભિમાની બનવું, ફુલાઈ જવું. **૦ઉપર ચડા(-ઢા)વવું** (રૂ.પ્ર.) બહુ વખાણ કરવાં. **૦એક તસુ દૂર** ઇચ્છિત વસ્તુ તદ્દન નજીક આવી જવી. **૦જમીન એક** (રૂ.પ્ર.) ભારે ઉત્પાત, મોટો અનર્થ, ગઝબ. **૦જમીનનો ફેર** (રૂ.પ્ર.) ભારે મોટો તફાવત. **૦તૂટી પડવું**(રૂ.પ્ર.)મોટી આફત આવવી. **૦દેખાડવું** (રૂ. પ્ર.) કુસ્તીમાં હરીફને પછાડી ચત્તો કરવો. **૦ના તારા ઉતારવા** (રૂ.પ્ર.) કઠણ કામ કરવું. (૨) ઘણો કલેશ કરવો. **૦ના તારા દેખાડવા** (રૂ. પ્ર.) ખોટી લાલચ આપવી. (૨) ઘણું કષ્ટ આપવું, **૦બે કદમ દૂર** (રૂ. પ્ર.) ઇચ્છિત વસ્તુની પ્રાપ્તિ ]

**આસમાની** વિ. [ફા.] આકાશના રંગનું, વાદળી રંગનું. (૨) રંગદર્શી, રંગપ્રધાન, અદ્ભુત–રસાત્મક, 'રૉમૅન્ટિક' (ઉ. જો.) (૩) સ્ત્રી. (લા.) કુદરત. [ **૦સુલતાની, ૦ફરમાની** (રૂ. પ્ર.) અણધારી આફત. (૨) કુદરતી આફત. (૩) ઈશ્વરી આજ્ઞા, પ્રભુનો હુકમ. (૪) અંદાજી દંડ અને ખાલસાની રકમ]

**આસમાની કાગળ** પું. [+જુઓ 'કાગળ'.] આસમાની રંગનો 'લિટમસ' કાગળ (જે અમ્લ ગુણવાળા પ્રવાહીમાં બોળતાં લાલ થઈ જાય છે.)

**આ-સમાપ્તિ** ક્રિ. વિ. [સં.) પૂરું થાય ત્યાં સુધી, અંત લગી

**આ-સમુદ્ર** ક્રિ. વિ. [સં.] સમુદ્ર સુધી, સમુદ્રકાંઠા લગી

**આસરડવું** જુઓ 'આસડવું'. **આસરડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આસરડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**આસરડાવવું, આસરડાવું,** જુઓ 'આસરડવું'માં.

**આસરવું** જુઓ 'આશરવું.' **આસરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આસરાવવું** પ્રે., સં. ક્રિ.

**આસરાગત, -તિયું, -તી** જુઓ 'આશરાગત,-તિયું,-તી.'

**આસરાવવું, આસરાવું** જુઓ 'આસરવું'–'આશરવું'માં.

**આસરે** જુઓ 'આશરે'.

**આસરો[1-2]** જુઓ 'આશરો[1-2]'

**આસરોટ** ન. મકાનનો એક પેટા-ભાગ

**આ-સવ** પું. [સં.] સત્ત્વ, અર્ક, મદ્ય. (૨) તાડી વગેરેનો દારૂ. (૩) આસવીને કરવામાં આવતો પદાર્થ, 'ડિરિટલેટ'. (૪) વિપત્તિ, મુશ્કેલી. (બૌદ્ધ.)

**આસવ-ક્ષય** પું. [સં.] વિપત્તિનો નાશ. (બૌદ્ધ.)

**આસવતું** વિ. કામમાં લાગેલું. (૨) ન. સોંપેલું કામ

**આસવવું** સ. ક્રિ. [સં. आसव, ના. ધા.] અર્ક કાઢવો. **આસવાવું**, કર્મણિ., ક્રિ. **આસવાવવું**, પ્રે., સ. ક્રિ.

**આસવાવવું, આસવાવું** જુઓ 'આસવવું'માં.

**આસવાસના** સ્ત્રી. [જુઓ आश्वासन ન.] આસનાવાસના, આશ્વાસન, દિલાસો [ઇચ્છા

**આ-સંગ** (–સઙ્ગ) પું. [સં.] આસક્તિ, લગની. (૨) ભોગની

**આસંગી** (આસઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] આસક્તિવાળું, આસક્ત

**આસંગો** (આસઙ્ગો) પું. [સં. आ-सङ्गक-> પ્રા. आसंगअ-] આસક્તિ, સ્નેહ, હેડો

**આસંડી** (આસણ્ડી) સ્ત્રી. [સં. आसन्दिका > પ્રા. आसंदिआ] લાકડાનું નાનું સિંહાસન, આસંદ્રી

**આસંતરો** જુઓ 'આસંદરો'.

**આસંદ[1]** (–સન્દ) પું. [સં.] સભામાં આવેલી ઊંચી બેઠક

**આસંદ[૨]** (-ધ) (આસ-ન્દ,-ન્ધ) સ્ત્રી. જુઓ 'આસોંદ'.
**આ-સંદકી** (-સન્દકી) સ્ત્રી. [સં.] નાની ઊંચી બેઠક, ખુરશી. (૨) આરામ-ખુરશી [ચોરસ ઊંચી બેઠક. (શિલ્પ.)
**આ-સંદકો** (-સન્દ-) પું. [સં. + ગુ. 'કું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]
**આ-સંદિકા** (-સન્દિકા), **આ-સંદી** (-સન્દી) સ્ત્રી. [સં.] નાનું સિંહાસન. (૨) માંચી. (૩) નાની ખુરશી
**આસંધ** (-સન્ધ) જુઓ 'આસોંદ'.
**આસા[૧]** જુઓ 'આશા[૨].'
**આસાએસ** જુઓ 'આશાએશ.'
**આસા-ગોઢ,-ડી** જુઓ 'આશા-ગોઢ,-ડી.'
**આસા-જોગિયો** જુઓ 'આશા-જોગિયો.'
**આ-સાદન** ન. [સં.] પ્રાપ્તિ
**આ-સાદિત** વિ. [સં.] પ્રાપ્ત કરેલું, મેળવેલું
**આ-સાદ્ય** વિ. [સં.] મેળવવા જેવું, મેળવી શકાય તેવું
**આસાન** વિ. [ફા.] સુગમ, મેળવવામાં સરળ, સહેલું
**આસાન-કેદ** સ્ત્રી. સ્ત્રી. [+ જુઓ 'કેદ'. પરંતુ આ સમાસાંત શબ્દ ગુ. માં નવો ઊભો થયો છે.] સાદી કેદ, હળવી કેદ
**આસાનકેદી** પું. [+ જુઓ 'કેદી'.] હળવી સજાવાળો કેદી
**આસાની** સ્ત્રી. [ફા.] સુગમતા, સરળતા, સહેલાઈ
**આસામ** પું. જૂનો પૂર્વનો કામરૂપ દેશ (ભારતની પૂર્વ સરહદે આવેલો.) (સંજ્ઞા.)
**આસા-માંઢ** જુઓ 'આશા-માંઢ.'
**આસામી[૧]** સ્ત્રી. [જુઓ 'આસામ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] આસામની બંગાળી ભાષાના કુળની ભાષા. (સંજ્ઞા.)
**આસામી[૨]** પું., સ્ત્રી. [અર. 'અસામી'- નામો, નિશાનીઓ, સંજ્ઞાઓ, લક્ષણ, અર્થો 'ઉર્દૂ'માં વિકસ્યા છે.] ખેડૂત, દેહાતી, ગામડિયો. (૨) પૈસાદાર માણસ. (૩) પ્રતિષ્ઠિત માણસ. (૪) જેની સાથે લેણદેણનો સંબંધ હોય તેવી વ્યક્તિ. (૫) દેણદાર. (૬) ઘરાક. (૭) અસીલ. (૮) વ્યક્તિ (પુરુષ કે સ્ત્રી) [દીઠ, વ્યક્તિદીઠ
**આસામી-વાર** ક્રિ. વિ. [+ ગુ. 'વાર' વારા ફરતી] માણસ-
**આ-સાર** પું. [સં.] વરસાદનું સખત ઝાપટું. (૨) દીવાલની પહોળાઈ. (૩) મકાનનો પાયો. (૪) ફેલાવ, પ્રસાર. (૫) ફાળકો [નૃત્તનો એક પ્રકાર. (નાટ્ય.)
**આ-સારિત** ન. [સં.] એ નામનું એક વૈદિક ગીત. (૨)
**આસાવરી** જુઓ 'આશાવરી.'
**આસા-વળ** (-વ્ય) સ્ત્રી. [સં. आशापल्ली > પ્રા. आसावल्ली] જુઓ 'આશા-પલ્લી.'
**આસિકા** જુઓ 'આશિકા'.
**આ-સિક્ત** વિ. [સં.] છાંટેલું
**આસિસ્ટન્ટ** વિ. [અં. ઍસિસ્ટન્ટ] સહાયક, મદદગાર
**આસીંગ** જુઓ 'આશીંગ'.
**આસીંદરો** જુઓ 'આસોંદરો'.
**આસુ** જુઓ 'આસો.[૧]'
**આસુર** વિ. [સં.] અસુરોના સંબંધનું, અસુરો વિશેનું. (૨) (લા.) રાક્ષસી, જંગલી. (૩) તામસી
**આસુર-ભાવ** પું. [સં.] આસુરી સ્વભાવ
**આસુર-માર્ગ** પું. [સં.] અધોગતિ તરફ લઈ જનારો માર્ગ
**આસુર-લગ્ન** ન., **આસુર-વિવાહ** પું. [સં.] જેમાં બળાત્કારે કન્યાનું હરણ કરી જઈ એની ઇચ્છા વિરુદ્ધ લગ્ન કરવામાં આવે તેવું લગ્ન [પ્રવેશ
**આસુરાવેશ** પું. [+ સં. આ-વેશ] આસુરી પ્રકૃતિનો શરીરમાં
**આસુરી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'આસુર.'
**આસૂદા,-દું** વિ. [ફા. આસૂદહ્] આરામ ભોગવતું, નિરાંત લેતું. (૨) સુખી. (૩) પૈસાવાળું
**આ-સેચન** ન. [સં.] છંટકાવ
**આસોંદરો** પું. અશ્મંતક નામનું સાધારણ કદનું આમલીના કાતળા જેવા ફળવાળું એક ઝાડ, આસંતરો, આસીંદરો
**આ-સેતુ-હિમાચલ** ક્રિ. વિ. [સં.] રામેશ્વર પાસેની રામે બંધાવેલી મનાતી પાજથી લઈ છેક હિમાલય સુધી, સમગ્ર ભારતવર્ષમાં
**આસો,** ૦જ પું. [સં. आश्वयुज् > પ્રા. अस्सउअ-] હિંદુ કાર્તિકી વર્ષનો છેલ્લો બારમો મહિનો, આશ્વિન માસ. (સંજ્ઞા.)
**આસોટિયું** ન. આંખ ફરકાવતાં ભમર પણ ફરકે એવી ક્રિયા
**આસોડવું** સ. ક્રિ. [ગ્રા.] કામકાજમાં જોડી પાવરધું બનાવવું. (૨) પલોટવું, કેળવી સવારીલાયક કરવું. **આસોડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આસોડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**આસોડાવવું, આસોડાવું** જુઓ 'આસોડવું'માં.
**આસોતું** વિ. કામમાં રોકાયેલું, આસવતું
**આસોપાલવ, આસોપાલો** પું. [સં. अशोक-पल्लव- > પ્રા. असोअ-पल्लव(-अ-)] અશોક વૃક્ષનાં પાંદડાં જેવાં પાંદડાંવાળું શોભાનું એક વૃક્ષ (આંબાનાં પાંદડાંની જેમ એનાં પાંદડાં પણ તોરણ બનાવવાના કામમાં આવે છે.)
**આસોંદ(-ધ)** સ્ત્રી. [સં. अश्वगन्धा] આસન, આકસંદ, આસંદ, આસોંધ. (એક ઔષધિ)
**આ-સ્તર** પું., -રણ ન. [સં.] બિછાવટ. (૨) પાથરવા માટેની નાની મોટી જાજમ, શેતરંજી. (૩) હાથીની ઝૂલ. (૪) ચાદર, ઓઢો
**આ-સ્તરણી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] શેતરંજી, ચટાઈ
**આસ્તિક** વિ. [સં.] ઈશ્વરના અસ્તિત્વમાં માનનારું. (૨) (લા.) શ્રદ્ધાળુ, વિશ્વાસુ, યકીનવાળું
**આસ્તિક-તા,** સ્ત્રી. [સં.] આસ્તિક હોવાપણું, આસ્તિક્ય
**આસ્તિક-દર્શન** ન. [સં.] ઈશ્વરના અસ્તિત્વનો જે તત્ત્વજ્ઞાનની પદ્ધતિમાં સ્વીકાર અને ચર્ચાવિચારણા છે તેવું શાસ્ત્ર
**આસ્તિક-વાદ** પું. [સં.] આસ્તિકતાનો સિદ્ધાંત
**આસ્તિકવાદી** વિ. સં., પું.] આસ્તિક-વાદમાં માનનારું
**આસ્તિક્ય** ન. [સં.] જુઓ 'આસ્તિક-તા'.
**આસ્તિક્ય-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] આસ્તિકતામાં માનવાપણું
**આસ્તીન** સ્ત્રી. [ફા.] હાથને ઢાંકતો પહેરવાના કપડાનો ભાગ, બાંય. [૦ **ચઢા(-ઠા)વવી** (રૂ.પ્ર.) કામ કરવા તત્પર થવું. (૨) ધમકી આપવી. (૩) લડવા તૈયાર થવું. ૦ **નો સાપ** (રૂ.પ્ર.) મિત્રતાનો ડોળ કરનારો શત્રુ. ૦ **માં સાપ પાળવો** (રૂ.પ્ર.) છૂપા શત્રુને નિભાવવો]
**આસ્તે** ક્રિ. વિ. [ફા. આહિસ્તહ્] ધીમેથી, નિરાંતથી, હળવાશથી [મંદ ચાલે,
**આસ્તે-કદમ** ક્રિ. વિ., કે. પ્ર. [જુઓ 'કદમ.'] ધીમે પગલે

**આ-સ્થા** સ્ત્રી. [સં.] પ્રબળ સ્થિતિ, મક્કમપણું, સ્થિરતા, અચળતા. (૨) શ્રદ્ધા, વિશ્વાસ, યકીન. (૩) પૂજ્યબુદ્ધિ, આદર, માન

**આસ્થાઈ** સ્ત્રી. [સં. आस्थायी વિ., પું.] ગાનના ચાર ભાગોમાંનો એક ભાગ, અસ્તાઈ. (સંગીત.)

**આસ્થાવાન** વિ. [+ સં. वान् પું], **આસ્થિક** વિ. [સં.] આસ્થાવાળું, શ્રદ્ધાળુ

**આ-સ્થિત** વિ. [સં.] રહેલું. (૨) વસેલું

**આસ્પદ** ન. [સં.] સ્થાન. (૨) વિ. [સં., ન. (સમાસને છેડે, જેમકે શોભાસ્પદ' વગેરે] પાત્ર, યોગ્ય

**આ-સ્ફાલન** ન. [સં.] અફળામણ, અફળાટ

**આસ્ફાલ્ટ** પું. [અં.] (રસ્તા ઉપરનો) ડામર

**આસ્ફાલ્ટ-માર્ગ** પું. [સં.] ડામરનો રસ્તો, 'આસ્ફાલ્ટ-રોડ'

**આ-સ્ફોટ** પું. [સં.] ભડાકા ધડાકા સાથે ફૂટવું એ

**આ-સ્ફોટક** વિ. [સં.] ધડાકા ભડાકાથી અવાજ સાથે ફૂટનાર કે ફોડનાર ['આ-સ્ફોટ'.

**આસ્ફોટણું** ન. [સં. आस्फोटन], -ન ન. [સં.] જુઓ

**આસ્ફોટની** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] મણિ વીંધવાની શારડી

**આસ્ય** ન. [સં.] મુખ, મોં, મોઢું. (૨) ચહેરો

**આ-સ્રવ** પું. [સં.] ઝરવું એ, ટપકવું એ, સ્રાવ. (૨) ઇંદ્રિય-દ્વાર, શરીરમાંનું પ્રત્યેક છિદ્ર. (૩) જેનાથી કર્મ બંધાય તે નિમિત્ત, કર્મબંધ-હેતુ. (જૈન.)

**આસ્રવ-નિરોધ** પું. [સં.] આવતાં કર્મોની અટકાયત. (જૈન.)

**આ-સ્રાવ** પું. [સં.] ઝરવું એ, ટપકવું એ, (૨) જખમમાંથી લોહી અને પાણીનું ટપકવું એ [કરનારું

**આસ્રાવી** વિ, [સં., પું.] ઝરવાના સ્વભાવવાળું, ટપકયા

**આ-સ્વાદ** પું. [સં.] ચાખવાપણું, સ્વાદ લેવાપણું. (૨) (લા.) માણવું એ, મઝા લેવી એ. (૩) રસનો અનુભવ

**આ-સ્વાદક** વિ. [સં.] આસ્વાદ આપનારું

**આ-સ્વાદન** ન. [સં.] જુઓ 'આસ્વાદ'.

**આ-સ્વાદનીય** વિ. [સં.] આસ્વાદ લેવા જવું, આ-સ્વાદ્ય

**આસ્વાદવું** સ. ક્રિ. [સં. आ-स्वाद्, તત્સમ] આસ્વાદ લેવો. **આ-સ્વાદાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આસ્વાદાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**આસ્વાદાવવું, આસ્વાદાવું** જુઓ 'આસ્વાદવું'માં.

**આ-સ્વાદિત** વિ. [સં] જેનો આસ્વાદ લેવામાં આવ્યો છે તેવું

**આ-સ્વાદ્ય** વિ. [સં.] આ-સ્વાદનીય. (૨) સ્વાદિષ્ટ

**આહ**[1] કે. પ્ર. [સં.] હાય-નિસાસો વગેરે બતાવનારો ઉદ્ગાર

**આહ**[2] કે. પ્ર. [ફા., સરખાવો સં. आह] હાય-નિસાસો-અફસોસ- દુઃખ-ખેદ વગેરે બતાવનારો ઉદ્ગાર. (૨) સ્ત્રી. હાયકારો, નિસાસો

**આહ-કાર** પું. [સં.] 'આહ' એવો ઉદ્ગાર, હાયકારો

**આહટ** પું. [હિં.] પગલાંનો અવાજ. (૨) (લા.) પત્તો, નિશાન. (૩) યુદ્ધ લડાઈ. [૦ **લેવો** (રૂ પ્ર.) તપાસ રાખવી, સગડ મેળવવો]

**આહટવું** અ. ક્રિ. પરસ્પર અથડાવું, ભટકાવું, **આહટાવું** ભાવે., ક્રિ. **આહટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**આહટાવવું, આહટાવું** જુઓ 'આહટવું'માં.

**આ-હત** વિ. [સં.] હણાયેલું. (૨) જખમી થયેલું. (૩) ઠોકીને વગાડવામાં આવેલું

**આ-હતિ** સ્ત્રી. [સં.] ખૂન. (૨) આઘાત, ફટકો, ઠબકાર-વાળો માર. (૩) ઇજા. (૪) ગુણાકાર. (ગ.)

**આ-હરણ** ન. [સં.] હરણ કરી જવું એ, ઉઠાવી લઈ જવું એ

**આ-હરણી** સ્ત્રી. [સં.] 'નાના તાલુકા' માટેની મધ્યકાલની સંજ્ઞા, નાનો આહાર [ચોર – ડાકુ –ધાડપાડુ

**આ-હર્તા** વિ. [સં.,] લઈ આવનાર. (૨) લૂંટી લેનાર. (૩)

**આહલેક** (આ:લેક) સ્ત્રી. [સં. अ-लक्ष्य–> પ્રા. अलक्ख–, અલક્ષ્ય બ્રહ્મનો નાદ જગાવવો એ, પરમહંસ બાવાસાધુ ભીખ માગતાં ઉચ્ચારે છે તે શબ્દ] આલેક

**આ-હવ**[1] પું. [સં.] યજ્ઞ

**આ-હવ**[2] પું. [સં.] યુદ્ધ, લડાઈ

**આ-હવન** ન. [સં.] યજ્ઞ

**આ-હવનીય** વિ. [સં.] યજ્ઞને યોગ્ય, હોમવા યોગ્ય. (૨) પું. હોમનો અગ્નિ [અર્થ બતાવનારો ઉદ્ગાર

**આહા(૦હા)** કે.પ્ર. [સં. अहो] આનંદ-આશ્ચર્ય-દુઃખ વગેરે

**આ-હાર** પું. [સં.] ખાવું એ, ખાનપાન. (૨) ખોરાક, ખાવાની વસ્તુઓ. (૩) ગુરુ-દીર્ઘ સ્વર. (સંગીત.) (૪) મધ્યકાલનો જિલ્લો, 'ડિસ્ટ્રિક્ટ' ['પીનલ ડાએટ'

**આહાર-દંડ** (-ડ્ય) પું. [સં.] સજા તરીકે અપાતો ખોરાક,

**આહાર-વિજ્ઞાન** ન., **આહાર-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ખોરાકનાં ગુણદોષનું વર્ણન કરતું શાસ્ત્ર, આહાર-શાસ્ત્ર, 'ડાઇરોલૉજી'

**આહાર-વિહાર** પું. [સં.] ખાનપાન અને રમતગમત, ખાવું પીવું અને મોજમઝા

**આહાર-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] જુઓ 'આહાર-વિજ્ઞાન.'

**આહાર-શુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] ખોરાકની ચોખ્ખાઈ

**આ-હાર્ય** વિ. સં.] હરણ કરી જવા જેવું. (૨) ગૌણ, 'સેકન્ડરી' (આ. બા.) (૩) ન. વેશ દાગીના વગેરે પહેરીને કરાતો મૂક અભિનય. (નાટ્ય). (૪) નાયક નાયિકાએ એક-બીજાનો વેશ લેવાપણું. (નાટ્ય.) (૫) પું. ઉપાસનાનો અગ્નિ

**આહાર્યાભિનય** પું. [+ સં. अभिनय] કાંઈ બોલ્યા કે ચેષ્ટા કર્યા વિના કેવળ રૂપ અને વેશથી કરાતો અભિનય. (નાટ્ય )

**આહાહા** જુઓ 'આહા.'

**આ-હિત** વિ. [સં.] મૂકેલું, રાખેલું. (૨) સાચવી રાખેલું

**આહિતાગ્નિ** પું. [ + સં अग्नि ] એ નામનો એક નિત્ય યજ્ઞ. (૨) પોતાના ઘરમાં સદા અગ્નિહોત્ર રાખનારો બ્રાહ્મણ

**આહીદોસ** પું. [અર. યા હુશેન્] (લા.) છાતી કૂટવાપણું

**આહીર** પું. [સં. आभीर> પ્રા .आहीर પ્રા. તત્સમ] ભારત-વર્ષના મોટા ભાગમાં પથરાયેલી પ્રાચીન 'આભીર' કોમ, કચ્છ અને સૌરાષ્ટ્રમાં એ નામની ખેતીપ્રધાન કોમ અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**આહીર-જાદો** પું. [ + ફા. જાદહ્ ] આહીરનો દીકરો

**આહીરડાં** ન., બ. વ. [ + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] આહીર-લોક (તુચ્છકારમાં)

**આહીરડી** સ્ત્રી. [+ગુ.'ઈ' સ્ત્રી.પ્રત્યય] આહીરાણી (તુચ્છકારમાં)

**આહીરણ** (-ણ્ય), **ણી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'અણ'-'અણી' સ્ત્રીપ્રત્યય], **આહીરાણી** સ્ત્રી. [ + ગુ. 'આણી' સ્ત્રીપ્રત્યય] આહીર સ્ત્રી

**આહીરાં** ન., બ. વ. [ + ગુ. 'ઉ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] (તુચ્છકારમાં)

આહીર લોક [બોલી

**આહીરી** [સં. आभीरिका > પ્રા. आहीरिआ] આહીર લોકોની

**આહુત** વિ. [સં.] હોમેલું, બલિદાન-રૂપે આપેલું

**આ-હુતિ** સ્ત્રી. [સં.] હોમવું એ, અગ્નિમાં બલિદાન આપવું એ. (૨) હોમવાની વસ્તુ. [ **૦આપવી** (રૂ. પ્ર.) જાતનો ભોગ આપવો]

**આ-હૂત** વિ. [સં.] બોલાવેલું

**આ-હૂતિ** સ્ત્રી. [સં.] બોલાવવું એ, આહ્‌વાન

**આહેડ** પું. [સં. आखेट > પ્રા. आहेड તત્સમ] શિકાર, મૃગયા

**આહેડી** પું. [સં. आखेटिक- > પ્રા. आहेडिअ-] શિકારી, મૃગયા કરનાર, પારધી

**આહેડો** પું. [સં. आखेटक- > પ્રા. आहेडअ-] શિકાર, મૃગયા

**આહેર** સ્ત્રી. તરતનું વાવેતર

**આહોડિયો** પું. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] આરંભ. [ **-ડિયા કરવા** (રૂ. પ્ર.) શરૂઆત કરવી]

**આહોતું** ન. ખુશામત, ખોટાં વખાણ

**આહોદલું** વિ. ઘાટઘૂટ વિનાનું, બેડોળ, કદરૂપું

**આહ્‌નિક** વિ. [સં.] દૈનિક, દિવસને લગતું, દરરોજનું. (૨) ન. દૈનિક કાર્ય, નિત્યકર્મ, રોજનું કામ

**આ-હ્‌લાદ** પું. [સં.] મનની પ્રફુલ્લતા, આનંદ, પ્રસન્નતા, હર્ષ

**આ-હ્‌લાદક** વિ. [સં.] આનંદકારક, મનને ખુશ કરે તેવું, મનોરમ

**આ-હ્‌લાદિત** વિ. [સં.] આનંદિત, પ્રસન્ન, ખુશ

**આ-હ્‌લાદિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ખુશ કરનારી

**આ-હ્‌લાદી** વિ. [સં., પું.] ખુશ કરનારું. (૨) પ્રસન્ન, ખુશ, આનંદી

**આ-હ્‌વાન** ન. [સં.] બોલાવવું એ. (૨) સામનો કરવાનો પડકાર. (૩) અદાલતમાં હાજર થવાનું કહેણ, 'સમ-સ'

**આળ** ન. [દે. પ્રા. आल] કલંક ચડાવવું એ, દોષ ચડાવવો એ, ખોટો આરોપ, ખોટું તહોમત, આક્ષેપ. [ **૦ઊતરવું** (રૂ.પ્ર.) નિર્દોષ જાહેર થવું. **૦ચડ(-ઢ)વું** (રૂ.પ્ર.) આરોપિત થવું, દોષિત થવું. **૦મૂકવું** (રૂ.પ્ર.) આક્ષેપ કરવો. **૦ ચો(ચોં)ટવું**, (-ચોં-) **૦બેસવું**, (-બેસવું) (રૂ. પ્ર.) તહોમતદાર થવું, દોષિત દેખાવું]

**આળખણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આળખવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ચીતરવાની ક્રિયા, આલેખન. (૨) ચિતરામણ

**આળખણું** ન. [જુઓ 'આળખવું' + ગુ. 'અણું' કર્તૃવાચક કૃ.પ્ર.] ખીલાવાળું સુતારનું એક ઓજાર. (૨) ચૂડલીનો ઘાટ કરવામાં છોલવા માટે વપરાતું લોઢાની પટ્ટીને એક છેડે કલમ જેવી ધારવાળું મણિયારનું ઓજાર

**આળખત** (-ત્ય) સ્ત્રી. પૂંજી, મિલકત

**આળખવું** સ. ક્રિ. [સં. *आ-लिख - > પ્રા. *आ-लिक्ख-] આલેખવું, ચીતરવું. (૨) આરંભ કરવો. **આળખાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આળખાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આળખાવવું, આળખાવું** જુઓ 'આળખવું'માં.

**આળ-ગોટિયું** ન. [ નિરર્થક 'આળ' + જુઓ 'ગોટો' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ગુલાંટિયું, ગલોટિયું, ગોથું, ગડથોલું [પંપાળ

**આળ-ટંટાળ** (-ટણ્ટાળ) સ્ત્રી. જંજાળ, ઉપાધિ. (૨) આળ-

**આળ-પંપાળ** (-પમ્પાળ્ય) સ્ત્રી. [ નિરર્થક 'આળ' + જુઓ 'પંપાળવું'.] ચાકરી, સેવા, સારવાર. (૨) મિથ્યા પ્રયત્ન. (૩) જંજાળ, ઉપાધિ

**આળ-મોકળિયો** ન., બ.વ. [નિરર્થક 'આળ' + જુઓ 'મોકળું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર. (ગ્રા.)] પડી જવાય તેવી જગ્યાએ આધાર વિના ઊભા રહેવાપણું [પ્રાયશ્ચિત્ત. (જૈન.)

**આળવણ** ન. કલંક, બદનામી, બટ્ટો. (૨) કરેલ દોષનું

**આળવીતરા(-રો)ઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આળ-વીતરું(-રું)' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] આળવીતરાપણું

**આળ-વીતરું(-રું)** વિ. [જુઓ 'આળ' દ્વારા.] અટકચાળું, તોફાની, મસ્તીખોર. (૨) (લા.) વાતોડિયું

**આળસ** ન. સ્ત્રી. [સં. आलस्य > પ્રા. आलस्स ન.] સુસ્તી, એદીપણું, કામ કરવાની અરુચિ

**આળસ-ઓળસ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આળસ'નો દ્વિર્ભાવ.] અકળામણ, ગભરામણ, મૂંઝવણ, ઉચાટ

**આળસવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'આળસ', ના.ધા.] બંધ પડવું, અટકી જવું, કામ કરતાં થંભી જવું. (૨) મંદ પડવું. (૩) મટવું. [**આળસી જવું** (રૂ. પ્ર.) કામ શરૂ કરતાં અટકી જવું.] **આળસાવું** ભાવે., ક્રિ. **આળસાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**આળસાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આળસુ' + ગુ. 'આઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] આળસ, સુસ્તી, મંદતા

**આળસુ** વિ. [જુઓ 'આળસવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] સુસ્ત, એદી, કામ કરવામાં અરુચિવાળું. [ **૦ નો પીર** (રૂ.પ્ર.) ખૂબ જ આળસુ]

**આળાસો** પું. [ગ્રા.] ઢોરના આઉમાં થતો સોજો

**આળા-ગાળા** પું., બ. વ. [જુઓ 'ગાળો', -દ્વિર્ભાવ.] (લા.) ગાળા ચાવવા, ખોટા ફેલ કરવા. (૨) ચેનચાળા, અટકચાળાં

**આળા-લુંબો(-ભો)** (-લુમ્બો, -લુમ્ભો) પું. લાલસા, લાલચ, સંસારની તૃષ્ણા [ચિંતન, મનન

**આળા-લોચ** પું. [નિરર્થક 'આળા' + સં. लोच्] વિચાર,

**આળિયું** ન., **-યો** પું. [સં. आ-लय] ભીંતમાં રાખેલો ગોખલો. (૨) કૂવાની દીવાલમાં રાખેલો ખાડો

**આળી** સ્ત્રી. સોનાની અંગીઠી મૂકવાની ઊંચી ઓટલી

**આળીગારું** જુઓ 'આલીગારું'.

**આળીગાળું** વિ. આળવીતરું, તોફાની. (૨) આળ ચડાવનારું. (૩) ગાળ દેતું

**આળું** વિ. [દે. પ્રા. आलअ- કોમળ, મૃદુ] અડ્યાથી દુઃખ થાય તેવું સુકોમળ, તાજી રૂઝ આવી હોય તેવું. (૨) તાજું ઉતરડેલું. [ **૦ઓઢવું** રૂ.પ્ર.) બદનામી વહોરવી]

**આળું-ભોળું** વિ. [+ જુઓ 'ભોળું'.] ભોળા દિલનું, નિષ્કપટ, નિખાલસ

**આળે-આળે** ક્રિ. વિ. કાંઈ પણ કારણ વિના, નકામું

**આળેખ** પું. [સં. आ-लेख] ભરત ભરવા માટે લૂગડા ઉપર સાહી કે રંગથી કરવામાં આવતી ભાત

**આળેખવું** સં. [જુઓ 'આળખવું'.] ચીતરવું. (૨) ભરત ભરવા માટે કાપડ ઉપર ભાત પાડવી. **આળેખાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આળેખાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આળેખાવવું, આળેખાવું** જુઓ 'આળેખવું' માં.

**આળેમાળ** ક્રિ. વિ. રેંટિયાનાં ચક્કર અને ત્રાક ઉપર ફરતી દોરી આઘી પાછી ન ખસે એમ

**આળોંહી** ક્રિ.વિ. સહેજે, અમસ્તું, અમથું
**આળો** પું. કચરો-પૂંજો
**આળોગ** (-ગ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'ઓળગ'. (૨) ઇચ્છા, આશા. (૩) ફુઆ, આરિય
**આળોટવું** અ. ક્રિ. [સં. आ-लोट् તત્સમ દ્વારા] લોટવું, પાસાં ફેરવ્યા કરવાં. [**આળોટી ઊઠવું** (રૂ.પ્ર.) દુઃખ સહન કરવું.] **આળોટાવું** ભાવે., ક્રિ., **આળોટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**આળોટાવવું, આળોટાવું** જુઓ 'આળોટવું'માં.
**આળોટણ**[૧]**,-ણું**[૧] ન. [જુઓ 'આળોટવું' + ગુ. 'અણ' 'અણું' ક્રિયાવાચક કૃ.પ્ર.] આળોટવાની ક્રિયા, લોટણ
**આળોટણ**[૨]**,-ણું**[૨] વિ. [+ ગુ. 'અણ'-'અણું' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] આળોટવાની ટેવવાળું
**આળોય(-ચ)ણ** ન. [સં. आ-लोचन > પ્રા. आलोयण] વિચાર. (૨) અવલોકન. (૩) દોષની કબૂલાત કરી કરવામાં આવતું પ્રાયશ્ચિત્ત, આલોયણ. (જૈન.)
**આળોવવું** સ. ક્રિ. [સં. आ-लोच-] પાપનું પ્રાયશ્ચિત્ત કરવું. (૨) ખમાવવું, માફી માગવી. (જૈન.) **આળોવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આળોવાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**આળોવાવવું આળોવાવું** જુઓ 'આળોવવું'માં.
**આંક**[૧] પું. [સં. अङ्क] આંકડો, સંખ્યાની નિશાની. (૨) ભાવ મૂલ્ય કે એનો ખ્યાલ આપતો અંક, 'ઇન્ડેક્સ નંબર'. (૩) (સૂતરની) જાડાઈ કે પાતળાઈ નો હિસાબ. (૪) અડસટ્ટો, અંદાજ. (૫) હદ, સીમા. (૬) નિશાન. (૭) વિધિના લેખ. (૮) બ.વ. ગુણાકારનાં કોષ્ઠક, ઘડિયા, પાડા. [ ૦ **કરવા** (રૂ. પ્ર.) ઘડિયાનાં કોષ્ઠક મોઢે કરવાં-યાદ રાખવાં. ૦ **કાઢવો** (રૂ.પ્ર.) કિંમત અંદાજવી. (૨) સૂતરની શક્તિમત્તા નક્કી કરવી. ૦ **પાડવો,** ૦ **માંડવો** (રૂ. પ્ર.) ભાવ નક્કી કરવો. ૦ **બોલલા** (રૂ.પ્ર.) ઘડિયાનાં કોષ્ઠક મોઢે બોલી જવાં.] **આડો આંક આવવો (કે વળવો)** (રૂ. પ્ર.) હદ આવી જવી, પરાકાષ્ઠાએ પહોંચવું. **આડો આંક વાળવો** (રૂ.પ્ર.) હદ કરવી, પરાકાષ્ઠાએ પહોંચવું. [આંસ
**આંક**[૨] પું. [સં. अक्ष પ્રા. अक्ख] ગાડી-ગાડાંનો ધરો, ધરી,
**આંક-ચાળણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંક[૧]' + 'ચાળણી'.] ઝીણાં કાણાંવાળી ચાળણી. (૨) આંક ચાળવાની રીત. (૩) અંક-ગણિત
**આંકડ**[૧] (-ડ્ય) સ્ત્રી. પાકેલા અનાજને મસળી-ઊપણી ખંપાળીથી ખેંચીને બીજી જગ્યાએ ઢગલા કરવાપણું
**આંકડ**[૨] (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આંકડી'.] હાથીને અંકુશમાં રાખવાનું લોઢાનું હથિયાર, અંકુશ, ફાંતાર. (૨) પરડા વગેરે પાડવાની આંકડીવાળી વાંસની લાંબી લાકડી. (૩) (લા.) પેટમાં આવતી વીંટ, ચૂંક
**આંકડા-અધિકારી** પું. [જુઓ 'આંકડો[૧]' + સં.] આંકડાઓની ગણતરી ઉપર દેખરેખ રાખનાર અધિકારી, 'સ્ટેટિસ્ટિકલ ઑફિસર'
**આંકડા-જૂથ** ન. [જુઓ 'આંકડો[૧]' + 'જૂથ'.] આંકડા-અંકોનો સમૂહ, 'સેટ્સ ઑફ ફિગર્સ'
**આંકડા-તપાસ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંકડો[૧]' + 'તપાસ'.] આંકડાઓની કરવામાં આવતી મોજણી, 'સ્ટેટિસ્ટિકલ સર્વે'
**આંકડા-તપાસ-અધિકારી** પું. [+ સં.] આંકડાઓની મોજણી કરનાર સરકારી અધિકારી, 'સ્ટેટિસ્ટિકલ-સર્વે-ઑફિસર'
**આંકડા-દલીલ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંકડો[૧]' + 'દલીલ'.] આંકડા સાથે કરવામાં આવતી રજૂઆત કે દલીલ
**આંકડાની** સ્ત્રી. જલેબી (પુષ્ટિ.)
**આંકડા-બંધી** વિ. [જુઓ 'આંકડો[૧]'+'બાંધવું'પરથી.] મહેસૂલ વરીકે રાજ્યને અમુક રકમનું ભરણું કરતું, વિઘોટીવાળું
**આંકડા-બાજ** વિ. [જુઓ 'આંકડો[૧]'+ ફા. પ્રત્યય] હકીકતના આંકડાઓનો ઉપયોગ કરનાર, હિસાબી
**આંકડા-બાજી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંકડો[૧]' + 'બાજી'.] અમુક વિષયને લગતા આંકડા ભેગા કરી એ વિદ્યાનો ઉપયોગ કરવો એ
**આંકડા-મદદનીશ** પું. [જુઓ 'આંકડો[૧]' + 'મદદનીશ'.] આંકડા અધિકારીનો સહાયક, 'સ્ટેટિસ્ટિકલ એસિસ્ટન્ટ'
**આંકડા-વેલ**(-લ્ય) સ્ત્રી. એક જાતની રમત
**આંકડા-શાસ્ત્ર** ન. [જુઓ 'આંકડો[૧]' + સં.] હકીકતના આંકડા એકઠા કરવાની-એનો ઉપયોગ કરવાની વિદ્યા, 'સ્ટેટિસ્ટિક્સ'
**આંકડાશાસ્ત્રી** વિ., પું. [જુઓ 'આંકડો[૧]' + સં.] આંકડા-શાસ્ત્રનો જ્ઞાતા
**આંકડા-સાસુ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંકડો[૧]' + 'સાસુ' (લા.) ] પત્નીની મોટી બહેન, પાટલા સાસુ
**આંકડા-સેટ** પું. [જુઓ 'આંકડો[૧]' + અં.] આંકડાઓનું જૂથ, 'સેટ્સ ઑફ ફિગર્સ'
**આંકિડયા** પું., બ.વ. [જુઓ 'આંકડિયો'.] એક કડીને બીજી સાથે જોડી બનાવવામાં આવતો પગ અથવા હાથમાં પહેરવાનો એક જાતનો દાગીનો. [ ૦ **બીડવા** (રૂ. પ્ર.) એકબીજાના હાથમાં આંગળાં સામસામાં ભરાવી જોડી દેવાં]
**આંકડિયાળું** વિ. [જુઓ 'આંકડો[૧]' + ગુ. 'ઇયું' + 'આળું' ત. પ્ર.] આંકડા વાળેલું, છેડે વાંક હોય તેવું, વાંકડિયું
**આંકડિયું**[૧] વિ. [જુઓ 'આંકડો[૧]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] આંકડાવાળું. (૨) આંકવાળું, નિશાનીવાળું. (૩) દર વર્ષે ઠરાવેલ રકમનો આંકડો ભરનારું
**આંકડિયું**[૨] ન. આંકડી, અંકોડી, કડી
**આંકડિયો** પું. [જુઓ 'આંકડિયું.[૨]'] એક અથવા બેઉ છેડે વાળેલો સળિયો. (૨) અંગરખું-કોટ વગેરેમાં કસ કે બટનને બદલે વપરાતો ધાતુનો વાળેલો કટકો, આંકડો, નાનો હૂક
**આંકડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંકડો[૨]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] એક કે બેઉ છેડે વાળેલો નાનો પાતળો સળિયો (બારી બારણામાં વપરાય છે તે). (૨) માછલાં પકડવાની ગલ. (૩) ઝાડની ડાળીઓ અને ફળ પાડવા માટેનું છેડે વળેલા પાતળા સળિયાવાળું ઓજાર. (૪) સ્ત્રીની યોનિમાં ગર્ભ-નિરોધ માટે મૂકવામાં આવતું સાધન, 'લૂપ,' 'ઇન્ટ્રાયુટેરિન કૉન્ટ્રાસેપ્ટિવ ડિવાઇસ' (કુ.નિ.) (૫) આંતરડાંમાં વાયુને લીધે થતી ચૂંક, વીંટ, આમળો. (૬) મરતી વખતનાં ડચકાં. (૭) (લા.) અણગમો, અરુચિ. (૮) અદેખાઈ, ઈર્ષ્યા. (૯) વેર. (૧૦) ખળભળાટ. (૧૧) વિરોધ, સખત વાંધો. [૦**ડી આવવી** (રૂ.પ્ર.) પેટમાં ચૂંક આવવી, વીંટ આવવી. ૦**ચડા (-ઢ) વવી,** ૦ **દેવી,** ૦ **મારવી,** ૦ **લગાવવી**

(રૂ.પ્ર.) આંકડીથી બારણાં-બારી વાસવાં. ૦ **રાખવી** (રૂ.પ્ર.) સામા પ્રત્યે શત્રુતાની લાગણી રાખવી]

**આંકડી-ધૂંકડી** સ્ત્રી. (લા.) આંટીઘૂંટી, દાવપેચ

**આંકડેદાર** વિ. [જુઓ 'આંકડો[1]' + ફા. પ્રત્યય] દર વરસે ઠરાવેલ રકમનો આંકડો ભરનારું, આંકડિયું

**આંકડે-ફાંકડું** વિ. [જુઓ 'આંકડો[2]' + જુઓ 'ફાંકડું'.] (લા.) ખરી તક ઉપર થતું

**આંકડે-બંદી(-ધી)** વિ. [જુઓ. 'આંકડો[1]'+ફા. પ્રત્યય;, 'ધ' સાદૃશ્યે] ઠરાવેલ રકમનો આંકડો ભરનાર, આંકડિયું

**આંકડો[1]** પું. [જુઓ 'આંક' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] સંખ્યાની નિશાની, આંક. (૨) લેણદેણ સંબંધી ગણીને તૈયાર કરેલો હિસાબ, ભરતિયું, 'બિલ'. (૩) લેણદેણનો હિસાબ. (૪) વરને આપવાનો ચાંલ્લો, પરઠણ. [૦ **પાડવો** (રૂ.પ્ર.) લખવું. (૨) કિંમત આંકવી. ૦**મૂકવો** (રૂ.પ્ર.) કિંમત આંકવી. **બે આંકડા ભણવા** (રૂ.પ્ર.) સામાન્ય જ્ઞાન મેળવવું]

**આંકડો[2]** પું. છેડેથી વળેલો સળિયો. (૨) માછલાં પકડવાનો ગલ. (૩) વીંછીની પૂંછડી કે જેનાથી એ ડંખ દે છે. (૪) મૂછનો વળ. (૫) (લા.) ક્રોધ, ચીસ, ગુસ્સો. (૬) ગર્વ, અહંકાર, અભિમાન, મગરૂરી. [૦ **અધ્ધર અને અધ્ધર**, ૦ **ઊંચો ને ઊંચો** (રૂ.પ્ર.) મિજાજ કે તોરની પ્રબળ પરિસ્થિતિ. (૨) અભિમાન, ગર્વ, મગરૂરી. ૦**મારવો** (રૂ.પ્ર.) પરેશાન કરવું. (૨) ડંખ દેવો. ૦**નમવો** (રૂ.પ્ર.) નરમ પડવું, ગર્વ જવો]

**આંકડો[3]** પું. [સં. अर्क->પ્રા. अक्क- + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'આકડો.'

**આંકણુ[1]** ન. [સં. अङ्कन>પ્રા. अंकण] આંકવું એ, આંકવાની ક્રિયા

**આંકણુ[2]** ન. ઊપણતાં સારું સારું અનાજ જુદું પાડવાપણું, ખળામાં સારું અનાજ એકબાજુ કરવું એ

**આંકણી[1]** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંકવું' + ગુ 'અણી' કૃ. પ્ર.] આંકવાની ક્રિયા. (૨) આંકવાની પદ્ધતિ. (૩) કસ કાઢવાની રીત, કસોટી. (૪) કિંમતનો અડસટ્ટો, અંદાજી કિંમત. (૫) અમુક કર લેવાનો ઠરાવ, જમાબંધી

**આંકણી[2]** સ્ત્રી. આખ્યાનનું કડવું. (૨) પદ-પ્રકારની ગેય ચીજની ટેક, ઢાળ. (૩) દાણા સાફ કર્યા પછી ખેડૂતો ખળામાં રહેવા દે તે ભાગ

**આંકણી[3]** સ્ત્રી. પેટમાં આવતી ચૂંક, આંકડી

**આંકણી-દાર** વિ. [જુઓ 'આંકણી[1]' + ફા. પ્રત્યય] આંક મૂકનાર, કિંમત કરનાર, મૂલ્યનો અંદાજ આપનાર

**આંકણું[1]** ન. [સં. अङ्कन- > પ્રા. अंकणअ-] આંકવાનું ઓજાર. (૨) દાગીના ઉપર ચીતરવા માટેનું સોનીનું ઓજાર. (૩) સુતારનું લીટી દોરવાનું ઓજાર

**આંકણું[2]** ન. દાણા વાવલતાં ધારની પછવાડે પડતો આછો પાતળો ઝીણો દાણો

**આંક-ફરક** પું. [જુઓ 'આંક[1]' + 'ફરક.'] આવતા સરાસરીના તારોનો છેલ્લો એક આંકડો જે સટ્ટામાં મેળવી અંદાજ ખેલાય છે તેવો સટ્ટો. (૨) ભાવના આંકડાઓની થતી વધઘટ ઉપરનો સટ્ટો

**આંક-બંધી** વિ. [જુઓ 'આંક[1]' + 'બાંધવું' દ્વારા.] (લા.) મક્કમ નિશ્ચયવાળું

**આંકલું** ન., -લો પું. [સં, अङ्कोल-] એક જાતની વનસ્પતિ, આંકોલ

**આંકવણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંકવું' + ગુ. 'અવણી' કૃ.પ્ર.] આંક નક્કી કરવો એ, કિંમત નક્કી કરવી એ, 'એલોટમેન્ટ'

**આંક-વાડો** પું. [જુઓ 'આંક[1]' + 'વાડો.'] માર્ગના વળાંકનું ઠેકાણું

**આંક-વિદ્યા** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંક[1]' + સં.] આંકડા-શાસ્ત્ર, અંક-ગણિત

**આંકવું** સ.ક્રિ. [સં. अङ्क- > પ્રા. अंक-] નિશાની પાડવી, ચિહ્ન કરવું. (૨) છાપ લગાવવી. (૩) (આખલાને) ડામ દેવો. (૪) સીધી લીટીઓ દોરવી. (૫) મૂલ્ય ઠરાવવું, કિંમત કરવી. (૬) અંદાજ કાઢવો, અડસટ્ટો કરવો. **અંકાવું** (અઙ્કાવું) કર્મણિ., ક્રિ., **અંકાવવું** (અઙ્કાવવું) પ્રે., સ.ક્રિ.

**આંકવો** પું. વાંક, વળાંક

**આંકશ-બાણ** ન. [સં. आ-कर्ष + સં.] ખેંચેલું તીર

**આંકસ** પું. [સં. अङ्कुश > પ્રા. अंकुस] દાબ, કાબૂ. (૨) પરાધીનતા. (૩) હાથીનો અંકુશ, કોંતાર

**આંકળ** સ્ત્રી. [સં. अङ्कोल પું.] એક વનસ્પતિ, અંકોલ

**આંકા-ડો(-દો)ડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંકડો[3]' + 'ડો(-દો)ડી.'] આકડાનું જીંડવું, રવિફળ. (૨) એક વેલો. (૩) એ વેલાનું ફળ

**આંકિક** (આઙ્કિક) વિ. [સં.] આંકડા સંબંધી, અંકને લગતું. (૨) આંકડામાં જણાવેલું, સંખ્યામાં દર્શાવેલું. (૩) આવક અને ખર્ચનો હિસાબ રાખનાર, હિસાબનીશ, 'એકાઉન્ટન્ટ'

**આંકુડી, આંકેડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જૂ.ગુ.] આંકડી, છેડે વાળેલો અણીદાર સળિયો

**આંકેલ** વિ. [જુઓ 'આંકવું'+ગુ. 'એલ' બી. ભૂ. કૃ.] નીલ પરણાવી ખેતીના કામ વગેરેમાં ન લેવાય તેવો ઢાંઢા ઉપર ત્રિશૂળના ડામવાળો (આખલો). (૨) (લા.) તોફાની, કાબૂમાં ન હોય તેવું

**આંકો[1]** પું. [સં. अङ्कक- > પ્રા. अंकअ-] નિશાનીની નાની લીટી, નિશાની તરીકે કરેલો કાપો. (૨) હદ, પ્રમાણ

**આંકો[2]** પું. [સં. अङ्कुश- > પ્રા अंकुस-(સની સ્વરતા થતાં)] અંકુશ

**આંકોડા** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંકડી.'] ઝાડ ઉપરથી ફળ ઉતારવાને બનાવેલી છેડે આંકડીવાળી લાકડી, વેડો

**આંકોલ** ન., -લી સ્ત્રી. [સં. अङ्कोल પું.] પીપળ જેવું એ નામનું એક ઝાડ, અંકોલ, આંકલું

**આંકોલિયું** ન. [જુઓ 'આંકડો[3]' દ્વારા.] આંકડાનું જીંડવું, આંકોલિયું

**આંકોશિ(-સિ)યાં** ન., બ.વ. પાંસળાં, છાતીનાં હાડકાં. (૨) (લા.) વધારે શ્રમ. (૩) સખત મહેનતથી ઊપજતો શ્વાસ

**આંખ[1]** (-ખ્ય) સ્ત્રી. [સં. अक्षि > પ્રા. अक्खि ન.] જોવાની ઇંદ્રિય, નેત્ર, નયન, ચક્ષુ. (૨) આંખના આકારનું ચિહ્ન (જેમકે શેરડી, નાળિયેર, તોપ વગેરેમાં). (૩) (લા.) જોવાની શક્તિ, નજર. (૪) ધ્યાન, દેખરેખ. [૦ **અને કાન વચ્ચે ચાર આંગળનો ફેર** (રૂ.પ્ર.) કાને સાંભળેલા કરતાં નજરે જોયેલું વધુ સાચું. ૦**આગળ** (-ળ્ય) (રૂ.પ્ર.) હાજરીમાં, રૂબરૂ. ૦ **આડા કાન કરવા** (રૂ. પ્ર.) સાંભળ્યું કે જોયું ન જોયું કરવું, ચશમપોશી. ૦**આવવી** (રૂ.પ્ર.) આંખનાં દર્દ આવવું,

આંખ ઊઠવી. (૨) સ્વતંત્ર થવાની ઇચ્છા કરવી. ૦ **આંજવી** (રૂ.પ્ર.) છેતરવું. ૦ **ઉઘાડવી** (રૂ. પ્ર.) ચેતવવું. (૨) સમજ પાડવી. ૦ **ઉઘાડીને જોવું** (રૂ.પ્ર.) બધી વિગત ધ્યાનમાં લેવી. (૨) બુદ્ધિપૂર્વક વિચાર કરવો. ૦**ઉપર ઠીકરી રાખવી** (રૂ.પ્ર.) અજાણ્યા થઈ જવું. (૨) ઉપકાર ન માનવો. (૩) બેદરકાર રહેવું. (૪) શરમ ન હોવી. ૦**ઉપર પડદો પાડવો** (રૂ.પ્ર.) અજ્ઞાન છવાઈ જવું. (૨) વિવેકબુદ્ધિ જતી રહેવી. ૦**ઊઠવી** (રૂ.પ્ર.) આંખમાં દર્દ આવવું. ૦ **ઊંચી કરવી** (રૂ.પ્ર.) સામે થવા હિંમત કરવી. ૦ **એકઠી થવી** (રૂ.પ્ર.) સામસામા જોવું. ૦ **કરવી** (રૂ.પ્ર.) ઇશારતથી સમઝાવવું, સાન કરવી. (૨) પ્રેમની નજરે જોવું. ૦ **કહ્યું કરતી નથી** (રૂ.પ્ર.) ન **મનાય કે ન જોવાય** તેવું જોવામાં આવતાં આશ્ચર્ય બતાવવું. ૦ **કાઢવી** (રૂ.પ્ર.) ધમકી આપી ડરાવવું. ૦ **કાણી કરવી પણ દિશા કાણી ન કરવી** (રૂ.પ્ર.) નિમકહરામ ન થવું. ૦ **કાન ખુલ્લાં રાખવાં** (રૂ.પ્ર.) બધું જોવું સાંભળવું. ૦ **ખૂલવી**, ૦**ખૂલી જવી** (રૂ.પ્ર.) ચકિત બનવું, અજબ થવું. (૨) સમઝ પડવી. ૦ **ખેંચવી** (-ખેંચવી)(રૂ.પ્ર.) સાચો ખ્યાલ આપવો. ૦ **ખોલવી**, ૦ **ખોલાવવી** (રૂ.પ્ર.) સાચો ખ્યાલ આપવો. ૦ **ખોલી દેવી** (રૂ. પ્ર.) સમઝ આપવી. ૦ **ગરમ કરવી**, ૦ **ગુલાબ કરવી** (રૂ.પ્ર.) ઇશ્કથી જોવું. ૦ **ઘુમાવવી** (રૂ.પ્ર.) આમતેમ જોવું. ૦**ઘેરાવી** (રૂ.પ્ર.) ઊંઘ આવવી. ૦ **ચઢા(-ઢા)વવી** (રૂ.પ્ર.) ગુસ્સો કરવો. (૨) આંબા વગેરેની કલમ કરવી. ૦ **ચડી(-ઢી) આવવી** (રૂ.પ્ર.) આંખે દર્દ થવું. ૦ **ચડી(-ઢી) જવી** (રૂ.પ્ર.) ગુસ્સે થવું. ૦ **ચરવા જવી** (રૂ.પ્ર.) ખોટું કામ કરવા લલચાવું. ૦ **ચાર થવી** (રૂ. પ્ર.) મેળાપ થવો. ૦ **ચોંટવી** (-ચોંટવી) (રૂ. પ્ર.) ધ્યાન સ્થિર થવું. ૦ **ચોગવી** (-ચોળવી) (રૂ.પ્ર.) આશ્ચર્ય થવું, વિસ્મય પામવું. ૦ **છત સાથે લગાવવી** (રૂ.પ્ર.) આશા કરવી. ૦ **છુપાવવી** (રૂ.પ્ર.) જૂની ઓળખાણ ભૂલી જવી. (૨) શરમાવું. ૦**જવી** (રૂ.પ્ર.) આંધળા થવું. ૦**ટાઢી થવી** (રૂ.પ્ર.) જોઈને સંતોષ થવો. ૦**ઠરવી** (રૂ.પ્ર.) સંતોષ મળવો. ૦**તણે કાઢવું** (રૂ.પ્ર.) જોઈ જવું. ૦ **દેખાડવી** (રૂ. પ્ર.) ઠપકો આપવો. ૦ **દો-ડાવવી** (રૂ. પ્ર.) જોવું. ૦ **નચાવવી** (રૂ. પ્ર.) ઇશ્કથી જોવું. ૦**ના તારા**, ૦**ની પૂતળી**, ૦**ની કીકી** (રૂ.પ્ર.) પ્રિય પાત્ર. ૦**ના પારા જેવું** (રૂ.પ્ર.) ન ગમતું. ૦**નાં પડળ ઊઘડવાં** (રૂ.પ્ર.) સાચી પરિસ્થિતિનો ખ્યાલ આવવો. ૦ **નું કાણું** (રૂ.પ્ર.) અણગમતું. ૦**નું ચણિયારું ફરવું** (રૂ.પ્ર.) વિચાર જ ન કરવો. ૦**નું ઝેર ઉતારવું**, (રૂ.પ્ર.) જરા સૂઈ આરામ કરવો. ૦**નું ફૂટેલું** (રૂ.પ્ર.) તદ્દન અવિચારી. ૦**નું રતન** (રૂ. પ્ર.) ઘણું જ મનગમતું પ્રિયપાત્ર. ૦ **નો પડદો ઊડવો** (રૂ.પ્ર.) અજ્ઞાન કે ગેરસમઝ દૂર થવાં. ૦**પ્રસારવી**, ૦ **ફેલાવવી** (રૂ.પ્ર.) ડાહ્યા થવું. ૦ **ફરવી** (રૂ.પ્ર.) ગુસ્સે થવું. (૨) નજર રાખવી. ૦**ફાટી રહેવી** (-રૅ:વી) (રૂ.પ્ર.) અજાયબી અનુભવવી. ૦ **ફાડીને જોવું** (રૂ.પ્ર.) ચકિત થવું. ૦ **ફૂટી જવી** (રૂ.પ્ર.) ધ્યાન ન રહેવું. (૨) વિચાર ન કરવો. ૦**ફેરવવી**, ૦**ફેરવી લેવી** (રૂ.પ્ર.) ઉપર ઉપરથી વાંચી લેવું. ૦**ફેંકવી** (-ફેંકવી) (રૂ.પ્ર.) બહુ મહેનત લીધી હોય એમ બતાવવું. ૦**ફોડવી** નજરમાં લેવું. ૦**બતાવવી** (રૂ.પ્ર.) ધમકી આપવી. ૦**બંધ કરી કામ કરવું** (-અન્વ.) (રૂ. પ્ર.) વગર વિચાર્યે કામ કરવું. ૦ **ભરવી** (રૂ.પ્ર.) આંસુ આવવાં. ૦**ભારે થવી** (રૂ.પ્ર.) ઊંઘ આવવી. ૦**મળવી** (રૂ.પ્ર.) ઊંઘ આવી જવી. ૦ **મારવી** કામુક દૃષ્ટિથી સ્ત્રીને ઇશારો કરવો. ૦**માંડવી** (રૂ.પ્ર.) ધ્યાન રાખી જોવું. ૦ **માં આવવું** (રૂ.પ્ર.) મહેરબાની ચાલી જવી. (૨) ઇતરાજી વહોરવી. ૦**માં આંગળીઓ ઘાલવી** (રૂ.પ્ર.) છેતરવું, ઠગવું. ૦**માં કમળો હોવો** (રૂ.પ્ર.) પૂર્વગ્રહથી જોવું. ૦**માં કહેવું** (-કૅ:વું) (રૂ.પ્ર.) આંખના ઇશારાથી સમઝાવી દેવું. ૦ **માં ખટકવું** (રૂ.પ્ર.) દીઠું ન ગમવું. ૦ **માં ખૂંચવું** (રૂ.પ્ર.) અણગમતું થવું. ૦**માં ઘાલવું** (રૂ.પ્ર.) ખાસ ધ્યાન આપવું. ૦**માં ચકલાં રમવાં** (રૂ.પ્ર.) ચંચળતા દેખાડવી. ૦ **માં ઝેર** (રૂ.પ્ર.) અદેખાઈ ૦ **માં ધૂળ ના(-નાં)ખવી** (રૂ.પ્ર.) છેતરવું. ૦ **માં પાણી આવવું** (રૂ.પ્ર.) આંસુ આવવાં. ૦ **માં ફરવું** (રૂ.પ્ર.) કોઈના હૃદયમાં વસવું. ૦ **માં ભમરીઓ રમવી** (રૂ.પ્ર.) કામુકતાની દૃષ્ટિએ જોવું. ૦ **માં ભરાવું** (રૂ.પ્ર.) ઈર્ષ્યાના કારણરૂપ બનવું. ૦ **માં મરચાં ના(-નાં)ખવાં** (રૂ.પ્ર.) કનડવું, રિબાવવું. ૦**માં મરચાં લાગવાં** (રૂ.પ્ર.) રોષની લાગણી થવી. ૦**માં મીઠું** (રૂ.પ્ર.) અદેખાઈ. (૨) રિસામણી. ૦**માં રાઈ** (રૂ.પ્ર.) અદેખાઈ. (૨) ગુસ્સો. ૦ **માં લહેર** (-લૅ:ર્ય) (રૂ.પ્ર.) ઊંઘ. ૦**માં લોહી વરસવું** (રૂ.પ્ર.) ગુસ્સાથી લાલચોળ થઈ જવું. ૦ **માં સમાવું** (રૂ.પ્ર.) ગમી જવું. (૨) હૃદયમાં વસવું. ૦ **માં સરસોં ફૂલવાં** (રૂ.પ્ર.) આનંદથી મસ્ત થવું. ૦**માં સાપોલિયાં** (રૂ.પ્ર.) કામાસક્તિ. ૦**માં સીલ ન હોવું** (રૂ.પ્ર.) ક્રૂર થવું. (૨) બેશરમ થવું. ૦**માંથી તણખા ઝરવા** (રૂ.પ્ર.) અત્યંત ગુસ્સો કરવો. ૦ **મીંચાવી** (રૂ.પ્ર.) મરણ પામવું. ૦**રાખવી** (રૂ.પ્ર.) દેખરેખ રાખવી. ૦ **રાતી કરવી** (રૂ.પ્ર.) ગુસ્સે થવું. ૦ **લડવી** (રૂ.પ્ર.) સામસામે શત્રુતાનો ભાવ હોવો. ૦ **લાલ કરવી, (કે થવી)** (રૂ.પ્ર.) ગુસ્સે થવું, ખિજાવું. **-ખે અંધારાં** (આંખ્યે-) (રૂ.પ્ર.) ભાન જવું. **-ખે અંધારી** (આંખ્યે-) (રૂ.પ્ર.) ભાન જવું. (૨) છેતરવું. **-ખે આવવું** (આંખ્યે-) (રૂ.પ્ર.) ઇતરાજી વહોરવી. **-ખે આંખ મળવી** (આંખ્યે-) (રૂ.પ્ર.) એકબીજા તરફ જોવું. **-ખે ચડ(-ઢ)વું** (આંખ્યે-) (રૂ.પ્ર.) અદેખાઈના કારણરૂપ બનવું. **-ખે જોયાનું ઝેર** (આંખ્યે-) (રૂ.પ્ર.) નજરે જોવાથી ખરાબ વસ્તુ તરફનો અણગમો. **-ખે થવું** (આંખ્યે-) (રૂ.પ્ર.) અળખામણા થવું. **-ખે દેખ્યું** (આંખ્યે-) (રૂ.પ્ર.) નજરોનજર જોયેલું. **-ખે દેખ્યો હેવાલ** (આંખ્યે-) (રૂ.પ્ર.) નજરે જોયેલા બનાવનું વર્ણન, 'રનિંગ કૉમેન્ટરી.' **-ખે પાટા** (આંખ્યે-) (રૂ.પ્ર.) અક્કલ ન હોવી. (૨) ધ્યાન ન દેવું. (૩) વિચારનો અભાવ. **-ખે લગાડવું** (આંખ્યે-) (રૂ.પ્ર.) પ્યાર કરવો. (૨) માન આપવું. **-ખો ઊંચી કરાવવી** (આંખ્યો-) (રૂ.પ્ર.) અધીરાઈ કરાવવી. (૨) બહુ સતાવવું. **-ખો ઊંચી ચડી(-ઢી) જવી** (આંખ્યો-) (રૂ.પ્ર.) ગર્વનો ઊભરો આવવો. **-ખો આડે આવવી (કે જવી)** (આંખ્યો-) (રૂ.પ્ર.) ગર્વ-મદ ચડવો. **-ખો ચોળીને રહેવું** (આંખ્યો-) (-રૅ:વું) (રૂ.પ્ર.) પસ્તાવો કરવો. (૨) હારીને થાકી રહેવું. **-ખો ટાઢી થવી** (આંખ્યો-) (રૂ. પ્ર.) શાંતિ થવી. (૨) સંતોષ થવો. **-ખો ખાઓએ જવી** (આંખ્યો-) (રૂ.પ્ર.) છેક અશક્ત

થઈ જવું. (૨) વિસ્મિત થવું. **-ખો મીંચીને** (આંખ્યો-) (રૂ.પ્ર.) વિચાર કર્યા વિના. **-ખોથી ઊતરવું** (કે **ઊતરી જવું**) (આંખ્યો-) (રૂ.પ્ર.) અપ્રિય બનવું. (૨) નીચા કરવું. **-ખોમાં બેસવું** (આંખ્યો-) (-બેસવું) (રૂ.પ્ર.) પસંદ પડવું. **ઊંડીને આંખે આંઝવું** (-આંખ્યે-) (રૂ.પ્ર.) નજરને ગમે તેમ થવું, મન હરી લેવું. **કરડી આંખ** (-ખ્ય) (રૂ.પ્ર.) દેવાબની-સત્તાની-ક્રોધની નજર. **ફાટી આંખ** (-ખ્ય) (રૂ.પ્ર.) અચંબો. **ફૂટી આંખનો તારો** (-ખ્ય-) (રૂ.પ્ર.) એકનો એક દીકરો. **બીજાની આંખે જોવું** (-આંખ્યે-) (રૂ.પ્ર.) બીજાની દોરવણીએ ચાલવું. **બે આંખની શરમ** (-આંખ્ય-) (રૂ.પ્ર.) નજર સામે હોય ત્યાંસુધી. **મીઠી આંખ** (-ખ્ય) (રૂ. પ્ર.) કૃપા, મહેરબાની. **સારી આંખ** (-ખ્ય) (રૂ.પ્ર.) રહેમ-નજર]

**આંખ[2]** (–ખ્ય) સ્રી. [સં. अङ्क પું.] ખેતરમાં પાકની–અગરમાં મીઠાની–ગંજીમાં ઘાસની કિંમતની આંકણી

**આંખ-અળગું** (આંખ્ય-) વિ. [જુઓ 'આંખ[1]'+'અળગું'.] આંખથી દૂરનું, અળગેનું

**આંખ-આંગળી** (આંખ્ય-) સ્રી. [જુઓ 'આંખ[1]'+'આંગળી'.] આંખમાં ઝોકો મારવાપણું

**આંખ-કાન** (આંખ્ય-) ન., બ. વ. [જુઓ 'આંખ[1]' + 'કાન'.] (લા.) સહાય આપનાર માણસ

**આંખ-ચાંદલો, આંખ-ચાંલ્લો** (આંખ્ય-) પું. [જુઓ 'આંખ[1]' + 'ચાંદલો'-'ચાંલ્લો'.] કપાળમાં લગાડાતી ટીપકી

**આંખ-ચોરી** (આંખ્ય-) સ્રી. [જુઓ 'આંખ[1]' + 'ચોરી'.] (લા.) અણગમતી વસ્તુ ઉપરથી નજર ઉઠાડી લેવી. (૨) જોયું ન જોયું કરવું

**આંખડલી** (આંખ્યડલી) [જુઓ 'આંખ[1]' + ગુ. 'ડું' + 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ઉચ્ચારણની દૃષ્ટિએ સ્વાભાવિક રૂપ 'આંખલડી'.] જુઓ 'આંખલડી'. (પદ્યમાં.)

**આંખડી** (આંખ્યડી) સ્રી. [+ ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.) આંખ. (૨) ઊંધ ઉપરનો જોતર બાંધવાનો લાકડાનો કટકો

**આંખ-ઢાળ** (આંખ્ય-) સ્રી. [જુઓ 'આંખ[1]' + 'ઢાળ'.] (લા.) ચશમપોશી

**આંખ-ઢાંકણી** (આંખ્ય-) સ્રી. [જુઓ 'આંખ[1]' + 'ઢાંકણી'] ઘાણીના બળદની આંખે બાંધવામાં આવતા ડાબલા

**આંખ-ફુટમણી, આંખ-ફુટામણી, આંખ-ફૂટણી** (આંખ્ય) સ્રી. [જુઓ 'આંખ[1]' + 'ફુટમણું'–'ફુટામણું' + 'ફૂટણું' + ત્રણેને ગુ. 'ઈ' સ્રીપ્રત્યય] જેનો રસ આંખમાં પડતાં આંખ ફૂટી જાય તેવી એક વેલ

**આંખ-ફુટમણું, આંખ-ફુટામણું, આંખ-ફૂટણું** (આંખ્ય-) [જુઓ 'આંખ[1]'+'ફૂટવું'+ગુ. 'અમણું'–'આમણું'–'અણું' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] ન. એ વેલાનું ફળ. (૨) દદરામણીનું ફળ

**આંખ-ફોડ-ટિડ્ડો** (આંખ્ય-) પું. [જુઓ 'આંખ[1]' + 'ફોડવું' + 'તીડ'] આકડાનાં પાન ખાઈને જીવતું આંખને નુકસાન કરનારું એક જીવડું

**આંખ-ફોડો** (આંખ્ય-) પું. [જુઓ 'આંખ[1]' + 'ફોડવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] એક જાતનો મચ્છર

**આંખ-મિ(-મી)ચામણ(-ણું)** (આંખ્ય-) ન. [જુઓ 'આંખ[1]' + 'મીંચવું' + ગુ. 'આમણ'–'આમણું' કૃ. પ્ર.] (લા.) જોયું ન જોયું કરવું એ

**આંખ-(મિ-મી)ચામણાં** (આંખ્ય-) ન. બ. વ. [જુઓ 'આંખ-('મિ(-મી)ચામણું'.] (લા.) સાંભળ્યું ન સાંભળ્યું ગણવું એ, આંખ આડા કાન કરવા એ

**આંખ-મિ(-મી)ચામણી** (આંખ્ય-) સ્રી. [+ ગુ. 'આમણું' + ગુ. 'ઈ' સ્રીપ્રત્યય] આંખની ઉઘાડબીડ. (૨) આંખની ઇશારત. (૩) (લા.) ઉપેક્ષા

**આંખ-મિ(-મી)ચામણું** (આંખ્ય-) જુઓ 'આંખ-મિચામણ.'

**આંખ-મોચલું** (આંખ્ય-) વિ. [જુઓ 'આંખ[1]' + 'મોહવું' + ગુ. 'એલું' બી. ભૂ. કૃ., ઘસાયેલું રૂપ] (લા.) ખોટી દાનતવાળું, હરામ હાડકાનું

**આંખ-રખુ** (આંખ્ય-) વિ. [જુઓ 'આંખ[1]' + 'રાખવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ.પ્ર.] આંખનું રક્ષણ કરનારું. (૨) (લા.) શરમ રાખનારું

**આંખલડી** (આંખ્ય-) સ્રી. [જુઓ આંખ[1]' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ( અપ. उल्ल) + 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] આંખ. (પદ્યમાં.)

**આંખવટો** (આંખ્ય-) પું. [જુઓ 'આંખ[1]' + ગુ. 'વટવું' + 'ઓ' કૃ.પ્ર.] આંખથી દૂર કરવાપણું

**આંખ-વિહોણું** (આંખ્ય-) વિ. [જુઓ 'આંખ[1]'+'વિહોણું.'] આંધળું. (૩) (લા.) બુદ્ધિવિહીન, સમઝ વિનાનું

**આંખ-વિ(-વી)ચામણ,-ણાં,-ણી,-ણું** (આંખ્ય-) જુઓ 'આંખ-મિચામણ, -ણાં,-ણી, -ણું.' વગેરે.

**આંખ-સાક્ષી** (આંખ્ય-) વિ. [જુઓ 'આંખ[1]' + સં., પું.] નજરે જોનાર સાહેદ [નો કરેલો અડસટ્ટો

**આંખાઉ** પું. [જુઓ 'આંખ[1]' દ્વારા.] ઊગતા પાકની કિંમત-

**આંખાળું** (આંખ્યાળું) વિ. [જુઓ 'આંખ[1]' + ગુ. 'આળું' ત.પ્ર.] આંખવાળું. (૨) (લા.) ચતુર, પરખ કરનારું

**આંખિયું** ન. [જુઓ 'આંખ[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઘાણીના બળદને આંખે બાંધવાના ડાબલા. (૨) ઘોડાની આંખે બાંધવાની અંધારી. [-યાં (રૂ.પ્ર.) આંખને ઇશારે અપાતી ધમકી. (૨) ઝળઝળિયાં. (૩) મૂર્છા. (૪) વિષયાસક્ત આંખો]

**આંખી** સ્રી. [જુઓ 'આંખ[1]' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ગિલ્લી-દાંડાની રમતમાં આંખ ઉપર ગિલ્લી રાખી રમવાની રીત, અખની

**આંખુડી** સ્રી. [જુઓ 'આંખ[1]' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર. + 'ઈ' સ્રીપ્રત્યય] આંખડી. (પદ્યમાં.)

**આંગટી** સ્રી. ફળ

**આંગડ** (-ડ્ય) સ્રી. [સં. अङ्ग દ્વારા] દાગીના રોકડ વગેરે અંગની કિંમતી વસ્તુ, અંગત જરજોખમ

**આંગડ-વાણાં** ન., બ.વ. [સં. अङ्ग દ્વારા] દેવમૂર્તિને નવડાવ્યા પછી લૂછવાપણું

**આંગડિયો** પું. [જુઓ 'આંગડ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] આંગડ લઈ જનારો વિશ્વાસુ ધંધાદારી માણસ

**આંગડી** સ્રી. [સં. अङ्ग દ્વારા વિકાસ] ખેડૂતો ખાસ કરીને પહેરે છે તે કસવાળી અને ચાડમાં ફરતે ચીણવાળી બંડી. (૨) નાનાં બચ્ચાંઓની એવી નાની બંડી. (૩) (લા.) રાજ્ય તરફથી જૂના સમયમાં કુંવરના જન્મ વખતે લેવાતો કર

**આંગડી-પાઘડી** સ્રી. [+ જુઓ 'પાઘડી.'] (લા.) કુંવરના

જન્મ વખતે રાજ્યમાં પૂર્વે લેવાતો કર

**આંગણ, -ણું** ન. [સં. अङ्गन-क > પ્રા. अंगण-अ-] ઘરના બારણા સામેની ખુલ્લી જગ્યા. [**-ણું ઊઠી જવું** (રૂ.પ્ર.) નિર્વંશ જવો. **-ણું ખોદી ના(નાં)ખવું** (રૂ.પ્ર.) વારંવાર ઉઘરાણીએ આવવું. **-ણું ઘસી ના(-નાં)ખવું** (રૂ.પ્ર.) વારંવાર આવી ઘરધણીને પજવવું. **-ણું વાંકું** (રૂ.પ્ર.) કામ કરવું ન હોય ત્યારે ધરવામાં આવતાં બહાનાં]

**આંગણિયું** ન. [ + ગું. 'ઇયું' સ્વાથ ત.પ્ર.] આંગણું. (પદ્યમાં.)

**આંગત** (-ત્ય) વિ. [સં. अङ्ग દ્વારા વિકાસ] પોતાનું એકલાનું, સ્વાંગ

**આંગમણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. ચૂલાનો આગળનો ભાગ

**આંગમવું** અ.ક્રિ. મરણિયા થવું. (૨) નોતરવું, બોલાવવું. (૩) સ.ક્રિ. વહોરી લેવું, માથે લેવું. (૪) પહોંચવું. (૫) સામે થવું. (૬) હંફાવવું. **આંગમાવું** ભાવે., કર્મણિ., ક્રિ. **આંગમાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**આંગમાવવું, આંગમાવું** જુઓ 'આંગમવું'માં.

**આંગ-રખ** ન. [સં.,પ્રા. अङ्ग દ્વારા + 'રાખવું'] ગઢની અંદરની છેવટના રક્ષણની જગ્યા

**આંગલું** ન. [સં. अङ्ग દ્વારા + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] બચ્ચાનું કેડિયું કે ઝભલું

**આંગલું-ટોપલું** ન. [+ જુઓ 'ટોપલું'.] બાળકનાં ઝભલું-ટોપી

**આંગળ** ન.,પું. [સં. अङ्गुल પું.] આંગળીની જાડાઈ જેટલું માપ, તસુ. [**બે આંગળ ચડે(-ઢે) એવું** (રૂ.પ્ર.) હરીફાઈમાં ચડિયાતું. **બે આંગળ ભરીને કાપી લેવું** (રૂ.પ્ર.) સામાની આબરૂ ઓછી કરવી, ટેક ઉતારવી. (૨) સામાને ભોંઠું પાડવું]

**આંગળ-ચટું** વિ. [+ 'ચાટવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] મીઠી વસ્તુઓ ખાતાં ધરાય નહિ તેવું આંગળાં ચાટનારું (માણસ)

**આંગળ-તોડો** પું. [+ 'તોડવું' + ગુ.'ઉં' કૃ.પ્ર.] આંગળીએ ચોંટી જાય તેવું પાણીમાં રહેતું એક જીવડું

**આંગળ-વા** ક્રિ.વિ. [+ જુઓ 'વા' (માપ).] એક આંગળાની જાડાઈ પહોળાઈ જેટલે દૂર

**આંગળા-છાપ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંગળું'-બ.વ. + 'છાપ'.] આંગળાંની છાપ, 'ફિંગર-પ્રિન્ટ'

**આંગળાં-છાપ-નિષ્ણાત** વિ. [ + સં.] આંગળાંની છાપ ઉપરથી વ્યક્તિને ઓળખી બતાવવાનું જ્ઞાન ધરાવનાર, 'ફિંગર-પ્રિન્ટ-એક્સ્પર્ટ'

**આંગળિયાત** વિ. [જુઓ 'આંગળિયું' દ્વારા.] પુનર્લગ્નની સ્ત્રીની સાથે પોતાના અગાઉના પતિથી થયેલું સાથે આવેલું (છોકરું)

**આંગળિયું** ન. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] આંગલું, નાના બાળકનું ઝભલું. (૨) વિ. આંગળિયાત બાળક

**આંગળી** સ્ત્રી. [સં. अङ्गुलिका > પ્રા. अंगुलिआ] હાથ-પગનાં મળી વીસ છૂટાં અંગોમાંનું પ્રત્યેક આંગળું. [**૦ આપતાં પહોંચો કરડવો,** (-પોંઃચો-), **૦ આપતાં પહોંચે વળગવું** (-પોંઃચે-) (રૂ.પ્ર.) થોડી મદદ દેનારનું બધું જ પચાવી પાડવું. **૦ આપવી** (રૂ.પ્ર.) ઇશારો કરવો. (૨) પ્રેરણા કરવી. (૩) ટેકો આપી કામ કરતું કરવું. (૪) મદદ કરવી. **૦ ઉપર રાખવું** (રૂ.પ્ર.) લાડમાં રાખવું. (૨) નજરથી વેગળું ન કરવું. **૦ ઊંચી કરવી** (રૂ.પ્ર.) અનુમોદન આપવું, ટેકો આપવો. (૨) રમત ચાલુ રાખવાને અશક્તિ બતાવવી. (૩) 'એકી' ની નિશાની પેશાબ જવા રજા લેવા માટે કરવી (પેશાબ જવા વિદ્યાર્થીએ રજા માગવી). **૦ કરવી** (રૂ.પ્ર.) અટકચાળું કરી ચીડવવું. (૨) ઇશારો કરવો. (૩) ખરાબ કામ કરનારને ચીંધીને ઉઘાડા પાડવું. **૦ ખૂંપવી** (રૂ.પ્ર.) પગપેસારો થવો. **૦ ચાળો** (રૂ.પ્ર.) ચિડવણી, છેડતી. **૦ ચીંધ** (રૂ.પ્ર.) ખરાબ હોવાને લીધે નજરે તરી આવે તેવું, અળખામણું. **૦ ચીંધવી** (રૂ.પ્ર.) કોઈ ને બતાવવું (સર૦ આંગળી ચીંધ્યાનું પુણ્ય). (૨) નામોશી કરવી. **૦ થવી** (રૂ.પ્ર.) નિંદાવું. **૦ દેખામણું** (રૂ.પ્ર.) ફજેતી, બદનામી, અપકીર્તિ. **૦ બતાવવી** (રૂ.પ્ર.) સારો રસ્તો બતાવવો. (૨) ધમકાવવું. **-ળીએ ચોંટી રહેવું** (-ચોંટી રેંઃવું) (રૂ.પ્ર.) આપતાં અચકાવું. **૦ થી નખ વેગળા** (રૂ.પ્ર.) જુદાઈ. **૦ ના વેઢા ઉપર** (રૂ.પ્ર.) મોઢે, તૈયાર. **૦ ને ટેરવે** (રૂ.પ્ર.) આગળીના વેઢા ઉપર. **૦ સૂજી થાંભલો ન થાય** (રૂ.પ્ર.) દરેક વસ્તુને વધવા કે મોટી થવા મર્યાદા હોય. **પાંચ આંગળીએ પહોંચો રૂડો** (-પોંઃચો-) (રૂ.પ્ર.) ઝાઝા હાથ રળિયામણા. **મોંમા આંગળી ઘાલવી** (રૂ.પ્ર.) પરાણે બોલાવવું. **મોંમાં આંગળી ના(-નાં)ખવી** (રૂ.પ્ર.) આશ્ચર્યભાવ વ્યક્ત કરવો. **વઢાણી આંગળી ઉપર મૂતરે નહિ તેવું** (રૂ.પ્ર.) કોઈ ને જરાપણ કામમાં ન આવે તેવું, સ્વાર્થી. **સામે આંગળી** (રૂ.પ્ર.) ફજેતી. **હોઠ ઉપર આંગળી** (રૂ.પ્ર.) આશ્ચર્ય, અચંબાનો ભાવ]

**આંગળી-સેતું** (-સેંઃતું) વિ. [+જુઓ 'સહવું'], **આંગળી-સેવાતું** (-સેંઃવાતું) વિ. [ + જુઓ 'સહવું' દ્વારા વર્ત. કૃ.] બહુ ગરમ નહિ, આંગળીથી સહન થઈ શકે તેવું

**આંગળું**[1] ન. [સં. अङ्गुलक - > પ્રા. अंगुलअ- પું.] આંગળી. [**-ળાં કરડવાં** (રૂ. પ્ર.) આશ્ચર્ય પામવું, નવાઈ લાગવી. (૨) નિરાશ થવું. (૩) ભૂલનો પસ્તાવો બતાવવો. **-ળાં ચાટવાં** (રૂ. પ્ર.) ખુશામત કરવી. **-ળાં ચાટયે પેટ ન ભરાય** (રૂ.પ્ર.) મૂળ વસ્તુ વિના કામ ન સરે. **ચારે આંગળાં ખરાં** (રૂ.પ્ર.) પાકો વિચાર. **મોંમાં આંગળાં ઘાલવાં** (રૂ. પ્ર.) આશ્ચર્ય પામવું, નવાઈ થવી]

**આંગળીસો** પું. ખસી કરતાં વીર્યગ્રંથિ અધૂરી કપાઈ હોય તેવો વાછડો (જે મોટો થતાં આખલો થઈ શકે અને જેનાથી ગાય ફળે)

**આંગારિક** (આઙ્ગારિક) પું. [સં.] એક ભાગ અંગાર અને બે ભાગ પ્રાણવાયુથી બનતો એક ઝેરી વાયુ, 'કાર્બોનિક ઍસિડ ગૅસ'

**આંગિક** (આઙ્ગિક) વિ. [સં.] શરીરને લગતું. (૨) શરીરની ચેષ્ટાથી જણાવવામાં આવતું. (૩) અંગ-ચેષ્ટા. (૪) ન. શરીરની ચેષ્ટાથી બનેલો અભિનય. (નાટ્ય.)

**આંગિયો** પું. [સં. आङ्गिकक - > પ્રા. अंगिअअ-] મરદને પહેરવાનું એક કપડું. (૨) વરને પહેરાવવામાં આવતું સીવ્યા વગરનું મોસાળ તરફથી મળતું લૂગડું, આંગી

**આંગિરસ** (આઙ્ગિરસ) વિ. [સં.] અંગિરા ઋષિને લગતું. (૨) પું. અંગિરાના પુત્ર—બૃહસ્પતિ. (સંજ્ઞા.). (૩) ન. એ નામનું એક ગોત્ર. (સંજ્ઞા.)

**આંગિરસ-વેદ** પું. [સં.] અથર્વવેદ

**આંગી** સ્ત્રી. [સં. अङ्गिका > પ્રા. अंगिआ] પરણનાર પુરુષને મોસાળ તરફથી મળતું કોરી ચોખાનીનું સીવ્યા વગરનું લૂગડું, આંગિયો. (૨) દેવ (હનુમાન વગેરે) ની મૂર્તિના શરીર ઉપર તેલ વગેરેનું ચડેલું પડ. (૩) માતાના સ્થાનકમાં મૂર્તિને બદલે મુકાતી રંગબેરંગી ધાતુના પતરાની તકતી, દેવ–દેવી-મહાદેવ વગેરેની મૂર્તિ ઉપર કરવામાં આવતી શોભા. (૪) મૂર્તિને માટે ખોખા જેવો બનાવેલો સોના રૂપા વગેરેનો શણગાર. (જૈન.) [**આકાશમાં આંગી ચઢ(-ઢ)વી** (રૂ. પ્ર.) આકાશ ધૂળથી છવાઈ જવું]

**આંગુ** ન. હિંદુ લગ્નમંડપનાં માટીનાં કે ધાતુનાં વાસણની ચાર ખૂણે માંડવામાં આવતી માંડણી, ચોરીના થંભ

**આંગુલ** ન. સ્ત્રીનું રજ, આર્તવ

**આંગું** ન. [સં. अङ्गक– > પ્રા. अंगअ-] અંગ ઉપર મૂકવાનું બખ્તર [કિંમતી કપડું

**આંગો** પું. [જુઓ 'આંગુ'.] વિવાહ પ્રસંગે વર પહેરે છે તે

**આંગ્રમ-ન્યુ** (આઙ્ગ્રમ-ન્યુ) પું. [અવે.] પારસીઓની માન્યતાનો સેતાન (જે ધર્મીઓનો વિરોધી હતો), અહરિમાન

**આંગ્લ** વિ. [અં. 'એંગ્લો'નું સંસ્કૃતીકરણ] અંગ્રેજોને અને એમના દેશ ઇગ્લેન્ડને લગતું, અંગ્રેજી

**આંગ્લ-કાર્ય-ચિકિત્સા** સ્ત્રી. [+ સં.] અંગ્રેજોએ લાવી આપેલી વૈદ્યવિદ્યા પ્રમાણેની સારવાર, 'એલોપથી' [(સંજ્ઞા)

**આંગ્લ-દેશ** પું. [+ સં.] અંગ્રેજોનો દેશ, આંગ્લભૂમિ, 'ઇગ્લેન્ડ'.

**આંગ્લ-દ્વેષ** પુ. [+ સં.] અંગ્રેજો અને અંગ્રેજી રહેણીકરણી તરફનો દ્વેષભાવ, 'એંગ્લો–ફોબિયા' (બ. ક. ઠા.)

**આંગ્લ-ભાષા** સ્ત્રી. [+ સં.] અંગ્રેજી ભાષા. (સંજ્ઞા.)

**આંગ્લ-ભૂમિ** સ્ત્રી. [+ સં.] જુઓ 'આંગ્લ-દેશ.' (સંજ્ઞા.)

**આંગ્લ-રાષ્ટ્ર** ન. [+ સં.] અંગ્રેજોની સત્તાનું રાજ્ય, ઇગ્લેન્ડ

**આંગ્લ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [+ સં.] અંગ્રેજી પદ્ધતિનું શિક્ષણ

**આંગ્લી-કરણ** ન. [સં.] અંગ્રેજી–કરણ

**આંઘોણી** સ્ત્રી. આજ્ઞા, આદેશ, હુકમ. (૨) દુવાઈ, આશિષ. (૩) સોગન, શપથ, સમ

**આંઘોળ** ન. [દે. પ્રા. अंगोहलि સ્ત્રી.] અંઘોળ, સ્નાન

**આંઘોળવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'આંઘોળ,'-ના.ધા.] સ્નાન કરવું. નાહવું

**આંચ** (-ચ્ય) સ્ત્રી. [સં. अर्चिस् > अच्चि] અંગારા. (૨) ઝાળ, ઝબૂકાં. (૩) (લા.) મુશ્કેલી, તકલીફ. (૪) સહની છૂટી બાજુ, સરેરો. [**૦ આપવી** (રૂ. પ્ર.) ગરમ કરવું. **૦ આવવી** (રૂ. પ્ર.) નુકસાન થવું. **૦ દેખાડવી** (રૂ. પ્ર.) દેવતાની નજીક રાખી ગરમ કરવું. **૦ દેવી** (રૂ. પ્ર.) ધમકાવવું. **૦ લાગવી** (રૂ. પ્ર.) ગરમ થવું. **ઊની આંચ** (રૂ.પ્ર.) ઈજા]

**આંચકવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. अंच, ખેંચવું.] ઝૂંટવી લેવું, છીનવી લેવું. **અંચકાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **અંચકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**આંચકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંચકવું' ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] ખમચાવું એ, ક્ષોભ. (૨) શરીરમાં સ્નાયુઓની ખેંચતાણ. (૩) મૃત્યુ વખતે શ્વાસનું વારંવાર થતું ખેંચાણ. (૪) હેડકી. [**૦ આવવી** (રૂ.પ્ર.) તાણ આવવું. (૨) હરકત થવી. **૦ ખાવી** (રૂ.પ્ર.) સંકોચ અનુભવવો, ખમચાવું. (૨) પાછા પડવું]

**આંચકો** પું. [જુઓ 'આંચકવું'+ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ખમચાવું એ. (૨) સંકોચ, આનાકાની. (૩) આઘાત (માનસિક તેમજ શારીરિક.) (૪) કોસ ભરવા માટે વરત દબાવવી એ. (૫) કોસ ખેંચતા બળદને અટકવાની જગ્યા. (૬) ગાડીની પાછળ નાખવામાં આવતું ગાડીને પકડી રાખવાનું સાધન. (૭) ઘોડાગાડીના પુલની અંદરની બંને બાજુએ રહેતો ચામડાનો તે તે પટ્ટો. (૮) છાસ વલોવવા માટે રવાઈને પકડમાં રાખવાનું દોરડું. (૯) બારણું અથવા ઢાંકણું બહુ ઊઘડે નહિ એ માટે રાખવામાં આવતો ચામડાનો પટ્ટો. [**૦ ખાવો** (રૂ. પ્ર.) અચકાવું, ખમચાવું]

**આંચણી**[1] સ્ત્રી. [દે. પ્રા. अंच- ખેંચવું] બોલતાં થતો અચકાટ. (૨) વાતચીતમાં વચ્ચે વચ્ચે નકામા શબ્દોનું આવી જવું એ

**આંચણી**[2] સ્ત્રી. ફરી ફરી ગાવામાં આવતી કડી, ધ્રુવપદની કડી, આંચળી

**આંચલું** વિ. દોઢડાહ્યું, ચબાવલું

**આંચળ** ન., પું. દુધાળાં ઢોરનાં થાન કે આઉનું તેમજ કૂતરી વગેરે માદા પ્રાણીઓનું બચ્ચાંને ધાવવા માટેનું પ્રત્યેક લબડતું અંગ. [**૦ આવવો** (રૂ.પ્ર.) આઉમાં એક પ્રકારનો રોગ થવો. **૦ ઊંદા જવો** (રૂ. પ્ર.) આઉમાંથી દૂધ ખૂટી પડવું]

**આંચળવું** સ. ક્રિ. [સં. अन्चल દ્વારા; ખોળો પાથરીને સ્ત્રીઓ નમે છે.] (લા.) નમવું (ભૂ.કૃ.માં કર્તરિ રચના)

**આંચળી**[1] સ્ત્રી. ફરી ફરી ગવાતી કડી, આંચણી, ધ્રુવપદની કડી [પાલવ

**આંચળી**[2] સ્ત્રી. [अन्चलिका > પ્રા. अंचलिआ] અંચળ, છેડો

**આંચળિયો** પું. [સં. आन्चलिक- > પ્રા. अंचलिय-] અંચળ-ગચ્છનો જૈન સાધુ. (સંજ્ઞા.) [છેડો, અંચળો

**આંચળો** પું. [સં. अन्चलक- > પ્રા. अंचलअ-] લૂગડાનો

**આંચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંચ,' પ્રા.માં अच्चिआ થઈ ને.] (લા.) આંચ, હરકત, નડતર, વિઘ્ન

**આંછ** (-છ્ય) સ્ત્રી. આંખની છારી. (૨) આંખની ઝાંખ

**આંજણ** ન. [સં. अन्जन > પ્રા. अंजण] આંખમાં આંજવાનો મેસ–કપૂર–માખણના મિશ્રણવાળો પદાર્થ, કાજળ, મેસ. (૨) (લા.) મંત્ર બોલી કપડાના કટકાથી દરદી ઉપર ઢોળવાની ક્રિયા (એનાથી રોગ મટે છે એવી ભાવના). (૩) એક જાતની બાલ-રમત. (૪) છેતરપીંડી

**આંજણિયું**[1] ન. [જુઓ 'આંજણો'[1] ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] વહાણ વગેરેના કામમાં આવતું ઇમારતી લાકડું આપનારું એક ઝાડ, અંજન વૃક્ષ

**આંજણિયું**[2] ન. [જુઓ 'આંજણો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] સાજડનું ઝાડ, રક્તાર્જુન

**આંજણિયો** પું. [સં. अन्जन > પ્રા. अंजण] ચોમાસામાં ડુંગરા અને મેદાનમાં હાથદોઢ હાથ ઊંચું ઊગતું એક ઘાસ

**આંજણી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'આંજણો'[1] + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] સાજડનું ઝાડ, આંજણો

**આંજણી**[2] સ્ત્રી. [સં. अन्जनिका > પ્રા. अंजणिआ] (લા.) પાંપણની કિનારીએ થતી ફોલ્લી

**આંજણું** ન. [જુઓ 'આંજવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] (લા.) ભોળવી નાંખવું એ. (૨) નજર ચુકાવવી એ. (૩) છેતરપીંડી. (૪) ભૂરકી નાખવી, તેજથી સામાને અંજાવી દેવું એ

**આંજણો¹** પું. [સં. अर्जुनक- > પ્રા. अज्जुणअ-] અર્જુન વૃક્ષ, સાજડનું ઝાડ

**આંજણો²** પું ઉત્તર ગુજરાતની એક પાટીદાર જ્ઞાતિ અને એ જ્ઞાતિનો. (પુરુષ)

**આંજનેય**(આઞ્જ-જ-) પું. [સં.] અંજનિનો પુત્ર-હનુમાન. (સંજ્ઞા.)

**આંજવું** સ. ક્રિ. [સં. अञ्ज् > પ્રા. अंज-] (આંખમાં) કાજળ લગાવવું. (૨) (લા.) સામાને પોતાના તેજથી શેહમાં નાખવું. (૩) વશ કરવું. [**આંજી નાખવું** (રૂ. પ્ર.) સામાને પોતાની પ્રભાથી છક કરી દેવું.] **અંજાવું** (અઞ્જાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **અંજાવવું** (અઞ્જાવ-) પ્રે., સ.ક્રિ. [આજિયું

**આંજિયું** ન., **-યો** પું. જુવારનો એક રોગ, અંગારિયું, અંગારો,

**આંજો(-ઝો)** પું. કૂવા-થંભની બે બાજુ સઢ બાંધવાના મોટા દોરડામાંનું પ્રત્યેક. (વહાણ.)

**આંજો-ગાંજો** પું. એક જાતનો ગંધવાળાં પાનનો છોડ. (૨) વિ., પું. ઠગાય નહિ તેવો માણસ

**આંઝો** જુઓ 'આંજો'.

**આંટ** (-ટચ) સ્ત્રી. [સં. आ+वृत्ति > પ્રા. आ-अट्टि પાછા ફરવું એ. એમાંથી ગુ.માં અર્થ વિકસ્યો છે; જુઓ નીચે 'આંટો'. નિશાન તાકવાની કળા, તાકોડિયાપણું. (૨) આંટી, ગૂંચ. (૩) અંટસ, અણબનાવ. (૪) અડ, હઠ, જિદ. (૫) ટેક, વટ. (૬) સાખ, આબરૂ, સાહુકારી, 'ક્રેડિટ'. (૭) નાણાં સંબંધી વ્યવહાર, લેવડદેવડ. (૮) દાબ, કાબૂ. (૯) બોલવાની છટા. (૧૦) અંગૂઠા પાસેની આંગળી અને અંગૂઠા વચ્ચેની જગ્યા. (૧૧) વહાણનું માલ ભર્યા વગર જેટલું પડખું પાણીમાં ડૂબે તેટલા ભાગ ઉપરનું પાટિયું. (વહાણ.) (૧૨) મકાનનું કંદોરા સુધીનું ચણતર, બેસણી, 'પ્લિન્થ'. [**૦ છોડવી** (રૂ.પ્ર.) અણગમો દૂર કરવો. **૦જવી, ૦તૂટવી** (રૂ.પ્ર.) શાખ જવી. **૦ બેસવી** (-બૅસવી) (રૂ.પ્ર.) આબરૂ જામવી. **૦ પડવી** (રૂ.પ્ર.) મતભેદથી બે પક્ષો વચ્ચે કે મનુષ્યો વચ્ચે ગૂંચ થવી. (૨) શત્રુતા થવી. **૦માં લાવવું** (રૂ. પ્ર.) વશ કરવું, તાબામાં લાવવું. (૨) કામમાં હાથ બેસાડવો. **-ટે ચઢ(-ઢ)વું** (આંટયે-) (રૂ.પ્ર.) સહેલાઈથી થવું. **-ટે ચઢા(-ઢા)વવું** (આંટયે-) (રૂ.પ્ર.) કાબૂ મેળવવા યત્ન કરવો. (૨) ટેવ પાડવી. (૩) હાથ બેસાડવો] [ સી(-શી).' ] (લા.) ચોરાશીનો ફેરો

**આંટ-ચોરા(-ર્યા)સી(-શી)** (આંટય-) સ્ત્રી. [+જુઓ 'ચોરા(-ર્યા)

**આંટણ¹** ન. સીંદરી અથવા સૂતર વગેરેનું દોરડું કે રાંઢવું બનાવવામાં વળ દેવાને માટે વપરાતો લાકડાનો ટુકડો, આઠણું, અઠવાડું [આકાર, આટણ, કપાસી

**આંટણ²** ન. સખત દબાણ કે ઘસારાથી ચામડી પર થતો ઘટ્ટ

**આંટ-પત્ર** (આંટય-) પું. [જુઓ 'આંટ' + સં., ન.] પોતાની શાખ ઉપર ધીરવા માટે લખેલો કાગળ

**આંટ-બાંટ** (આંટય-બાંટય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આંટ,'–દ્વિર્ભાવ] આંટસાંટ, કાવતરું, પ્રપંચ

**આંટણી** સ્ત્રી. એક જાતની વનસ્પતિ

**આંટલ-ઘૂંટલ** વિ. (આંટયલ–ઘૂંટયલ) [જુઓ 'આંટવું' 'ઘૂંટવું' બેઉને ગુ. 'એલ' બી, ભૂ. કૃ.] અવળાસવળું સંકળાયેલ, અરસપરસ ગૂંચવાયેલું [સૂતરની ગડી, આંટી

**આંટલી** સ્ત્રી., **-લું** ન. આટલી, ફાળકા ઉપરથી ઉતારેલ

**આંટ-વરણા** પું., બ. વ. દેશી સાળમાં તાણાને છેડે બાંધેલી બે લાકડી, હાટવરણા, ભાજણિયા

**આંટવવું** જુઓ 'આંટવું' માં. (૨) (લા.) ચડિયાતા થવું

**આંટવું** સ. ક્રિ. નિશાન માંડી સામા પદાર્થ ઉપર પોતા પાસેની નિશાન માટેની ચીજ અથડાવવી. (૨) (લા.) પહોંચીને વિશેષતા બતાવવી, ચડિયાતા થવું. **અંટાવું** (અણ્ટા-) કર્મણિ., ક્રિ. **આંટવવું** (ખાસ અર્થમાં), **અંટાવવું** (અણ્ટા-) પ્રે., સ.ક્રિ.

**આંટ-સાંટ** (આંટય–સાંટય) સ્ત્રી. [ જુઓ 'આંટ,'–દ્વિર્ભાવ.] આંટબાંટ, કાવતરું, પ્રપંચ. (૨) ઉડાઉ જવાબ. (૩) ભાગીદારી

**આંટા-વાંટા** પું., બ. વ. [જુઓ 'આંટો'+'વાંટો.'] આંટીઘૂંટી, દાવપેચ, છળકપટ

**આંટા-વીંટી** સ્ત્રી.[જુઓ 'આંટો'+'વીંટી'.] એક જાતની ગ્રહવાળી વીંટી, આંગળામાં સાથે પહેરવાની જોડિયા વીંટી, આંટી-વીંટી

**આંટાળું, આંટિયાળું** વિ. [જુઓ 'આંટો' + ગુ. 'ઇયું' + 'આળું' ત. પ્ર.] આંટાવાળું, વળવાળું

**આંટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંટો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] આંટલી. (૨) રૂપા અથવા સોનાનું હાથની આંગળીમાં પહેરવાનું કાંબી–ઘાટનું ઘરેણું (જે અંગૂઠાની પાસેની આંગળીમાં પહેરાય છે.) (૩) ગાંઠ પડી જાય તેવી ગૂંચવણ, ગૂંચ. (૪) દોરીમાં કે એવી રીતે કોઈ પદાર્થમાં પગ ભરાઈ જવો. (૫) મલકુસ્તીમાં પગમાં પગ ભરાવવાનો એક દાવ. (૬) પેટમાં આંતરડાંમાં પડતી ગૂંચવણ. (૭) લાંબા ઘાસનો નાનો ગડો. (૮) (લા.) વાંધો. (૯) અંટસ, ખાર-દ્વેષ. (૧૦) મુશ્કેલી. [**૦ઉકેલવી** (રૂ.પ્ર.) મુશ્કેલી દૂર કરવી. **૦ એ આવવું** (રૂ.પ્ર.) વચ્ચે નડવું, આડે આવવું. **૦ કાંતવી** (રૂ.પ્ર.) કાંતીને કોકડું બનાવવું. **૦ નાં-(-નાં)ખવી** (રૂ.પ્ર.) મુશ્કેલીમાં મૂકવું. (૨) વાંધો વચકો કાઢવો. **૦પડવી** (રૂ. પ્ર.) ગૂંચવણ થવી. **૦પાડવી** (રૂ. પ્ર.) ગૂંચવણ ઊભી કરવી. **૦ભરાવવી, ૦મારવી** (રૂ.પ્ર.) કુસ્તીના કે એવા દંગલમાં પગ ભરાવવો. **૦લેવી** (રૂ.પ્ર.) કુસ્તીના દાવમાં છળકપટ કરવું]

**આંટી-ઘૂંટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંટી' દ્વિર્ભાવ.] શિષ્ટાચાર

**આંટી-ચૂં(-ઘૂં)ટી** [જુઓ 'આંટી'–દ્વિર્ભાવ.] સ્ત્રી. ગૂંચવણ, મુશ્કેલી. (૨) ખૂણા-ખચકા. (૩) (લા.) પ્રપંચ, દાવપેચ. (૪) અણીનો ગૂંચવણ ભરેલો સમય, કટોકટીનો મામલો. (૫) રીતરિવાજની ગૂંચવણ ભરેલી વાત [આંટીઘૂંટીવાળું

**આંટીઘૂંટિયાળું** વિ. [ + ગુ. 'ઇયું' + 'આળું' ત. પ્ર.]

**આંટી-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] આંટીવાળું

**આંટી-પૂડો** પું. [+ જુઓ 'પૂડો.'] ગડ, ગડી, ફેલ

**આંટી-ફાંટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંટી', દ્વિર્ભાવ.] છોકરાઓની એક રમત [બાળ-રમત

**આંટી-બાંટી** [જુઓ 'આંટી,'–દ્વિર્ભાવ.] સ્ત્રી. બીજી એક

**આંટી-વીંટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંટી' + વીંટી'.] આંટા-વીંટી, બે આંગળીમાં પહેરવાની જોડિયા વીંટી

**આંટેડ** (-ડય), **-ડી** સ્ત્રી. મરડાશિંગી (એક વનસ્પતિ)

**આંટો-ટપ્પો** પું. [જુઓ 'આંટો' + 'ટપ્પો'.] લખોટીની એક બાળ રમત. (૨) (લા.) ગૂંચવાયેલું કોકડું

**આંટો** પું. [સં. आ-वर्तक- > પ્રા. आ-अट्टअ-] ચકરાવો, ફરતે ફરી વળવાનું. (૨) એક ગામથી બીજા ગામે જઈ

આવવાની ક્રિયા. (૩) વળ ચડે એવા પ્રકારનો પેચ, માથા ફરતે પાઘડીને વીંટવાની ક્રિયા. (૪) સ્ક્રૂ વગેરેનો વળ, પેચ. [ **-ટા ફરવા** (રૂ. પ્ર.) લગ્નના ફેરા ફરવા, પરણવું. **૦ ખાવો, ૦ દેવો, ૦ મારવો** (રૂ. પ્ર.) ગામતરું કરવું, એક ગામથી બીજે ગામ કે સ્થળ જઈ આવવું. **૦ વાળવો** (રૂ.પ્ર.) ગોળ વીંટલો કરવો]

**આંટો-આમળો** પું. [+ જુઓ 'આંબળો.'] (લા.) અંટસ, વિરોધ-ભાવ [રહેવું એ

**આંટો-ફેરો** પું. [+ જુઓ 'ફેરો.'] આવ-જા, જતા-આવતા

**આંટો-વાંટો** પું. [+જુઓ 'વાંટો.'] (લા.) આંટી-ઘૂંટી, દાવપેચ

**આંટો-વીંટો** પું. [+ જુઓ 'વીંટો.'] હેરો-ફેરો, આંટો-ફેરો

**આંઠા, ૦ઈ** સ્ત્રી. ઢોરને વળગતો જૂવો. (૨) બગા

**આંઠી** સ્ત્રી. [સં. अष्टिका > પ્રા. अट्ठिआ] ઠળિયો. (૨) ગોઠલી, ગોઠલો. (૩) (લા.) નવોઢા સ્ત્રીનાં ઊગતાં સ્તન

**આંઠોળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંઠી' દ્વારા.] ઠળિયો

**આંડગો** પું. ગર્ભ, હમેલ

**આંડ(-ડુ)વો** પું. [સં अण्डक - > પ્રા. अंडअ] વૃષણ

**આંડાસુ** વિ. લંબગોળ

**આંડિયો, ૦ટ્ટો** પું. [સં. आण्डिक- > પ્રા. अंडिअ-] જુઓ 'આંડવો.' [ (૨) પું. ધણ-ખૂંટ, સાંઢ

**આંડુ[1]** વિ. [સં. आण्डिक- > પ્રા. अंडिअ-] વૃષણવાળું.

**આંડુ[2]** પું. હાથીને પગે બાંધવામાં આવતી સાંકળ કે દોરડું

**આંડુવો** જુઓ 'આંડવો.'

**આંડો** પું. ખરજ, ખૂજલી

**આંઢેડ** (-ડ્ય), **-ડી** જુઓ 'આંટેડ'.

**આંત** ન. [સં. अन्त्र > પ્રા. अंत] આંતરડું. (૨) તાર જેવી લાંબી વસ્તુ. (૩) (--ત્ય) સ્ત્રી. બકરીનું સૂકું આંતરડું (જેની દોરી કરી વાપરવામાં આવે છે. [ **૦નું વધી જવું** (રૂ.પ્ર.) સારણગાંઠ ઊતરવી. **-તે મોસવું ( કે સમેટવું)** (રૂ.પ્ર.) ખોરાક વગર રહેવું]

**આંતર[1]** (આન્તર) વિ. [સં.] આંતરિક, અંદરનું, અંદર આવેલું, અંદર અંદરનું. (૨) મનને લગતું, 'સબ્જેક્ટિવ' (મ. ન.) [ વિશેષણ તરીકે એ વિશેષ્યની પૂર્વે અલગ લખાય, સમાસ તરીકે પૂર્વ પદમાં સામાન્ય રીતે જોડાઈ ન રહે; સમાસ બનાવવા હોય તો સ્વરાદિ નામોની પૂર્વ સંધિથી જોડાય; જેમકે 'આંતરાવલય' (आन्तर+अवयव) 'આંતરેંદ્રિય' (आन्तर + इन्द्रिय) વગેરે. આમ છતાં કેટલાક શબ્દોમાં એ જોડાઈ ને લખાય પણ છે : 'આંતર-ત્વક્' 'આંતર-વિગ્રહ' વગેરે]

**આંતર-[2]** (આન્તર) વિ. [સં. आन्तर ('અંદરનું' 'આંતરિક' ના અર્થના) શબ્દના સાદૃશ્યે ભારતીય ભાષાઓમાં 'પરસ્પર' નો અર્થ આપવા સમાસાંત શબ્દોમાં પૂર્વ પદ તરીકે વિશેષણના રૂપમાં વ્યાપક થયો છે; 'આંતર-જ્ઞાતીય='જ્ઞાતિઓનું પરસ્પરનું'-'જ્ઞાતિઓમાં પરસ્પર' વગેરે અનેક શબ્દો] પરસ્પરનું, પારસ્પરિક

**આંતર[3]** ન. [સં. अन्त्र વિશ્લેષથી અર્વા. ગુ.] આંત, આંતરડું

**આંતર-કોમી, -મીય** (આન્તર-) વિ. [જુઓ 'આંતર[2]' + 'કોમ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર. < સં. ईय ત. પ્ર.] કોમ કોમ વચ્ચે સંબંધ રાખતું, આંતરજાતીય, 'ઇન્ટર-કોમ્યુનલ'

**આંતર-ગ્રેડ** (આન્તર-) વિ. [જુઓ 'આંતર[2]' + અં.] કોઈ પણ બે ગ્રેડ વચ્ચે સંબંધ રાખતું, 'ઇન્ટર-ગ્રેડ'

**આંતર-ચેતના-પ્રવાહ** (આન્તર-) પું. [સં.] અંદરની ચેતનાનું વહેવા કરવું એ, સભાનતાની જાગૃતિ, 'સ્ટ્રીમ ઑફ કૉન્શિયસનેસ' (ઉ. જો.)

**આંતર-છેડો** પું. [જુઓ 'આંતર[3]' + 'છેડો'] આંતરડાનો હોજરીની સાથે જોડાતો ઉપલો છેડો

**આંતર-જાતીય** (આન્તર-) વિ. [જુઓ 'આંતર[2]' + સં.] જાતિઓનું-વર્ણોનું પરસ્પરનું, 'ઇન્ટર-કૉમ્યુનલ'

**આંતર-જ્ઞાતીય** (આન્તર-) વિ. [જુઓ 'આંતર[2]' + સં.] જ્ઞાતિઓનું પરસ્પરનું, 'ઇન્ટર-કાસ્ટ'

**આંતરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંતરડું' ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] (લા.) અંતઃકરણની લાગણી. [ **૦કકળવી** (રૂ.પ્ર.) અંતઃકરણનું દુઃખ ઊભરાવું **૦ કકળાવવી** (રૂ.પ્ર.) સામાના મનને ભારે કષ્ટ આપવું. **૦ઠરવી** (રૂ. પ્ર.) સંતોષની પ્રબળ લાગણી થવી, સુખ થવું. **૦દાઝવી, ૦બળવી** (રૂ. પ્ર.) મનને દુઃખ થવું. **૦ની દાઝ** (-ઝ્ય),, **૦ની માયા** (રૂ.પ્ર.) મનની પ્રબળ સહાનુભૂતિવાળી લાગણી. **૦બાળવી** (રૂ. પ્ર.) બીજાને માનસિક કષ્ટ આપવું]

**આંતરડું** ન. [જુઓ 'આંતર[3]' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] હોજરીને છેડેથી મલદ્વાર સુધીમાં લંબાયેલી સ્નાયુની પોલી નળી (નાનું-મોટું બે આંતરડાં છે-એકબીજાને જોડાઈ ને લંબાયેલાં) [**-ડાં ઊંચાં આવવાં** (રૂ. પ્ર.) ઘણી મહેનત પડવી. (૨) ખૂબ દુઃખ થવું. **-ડાં ગળે આવવાં** (રૂ. પ્ર.) ઘણું દુઃખ થવું. **-ડાં રંગવાં** (રૂ. પ્ર.) સખત માર મારવો, ખૂબ દુઃખ દેવું. **-ડાંની દાઝ** (-ઝ્ય), **-ડાંની માયા** (રૂ. પ્ર.) ખરો સ્નેહ, ઊંડી લાગણી. **-ડાંની સગાઈ** (રૂ.પ્ર.) સગાં ભાઈ ભાંડુના જેવો સંબંધ]

**આંતર-ત્વક્** (આન્તર-) સ્ત્રી. [સં.] ચામડાની નીચેની કોમળ ચામડી, આર્દ્રત્વક્, 'મેમ્બ્રેઇન'

**આંતર-દેશીય** (આન્તર-) વિ. [જુઓ 'આંતર[2]' + સં.] એકબીજા દેશોના સંબંધને લગતું, 'ઇન્ટર-કૉન્ટિનેન્ટલ'

**આંતર-પેશીય** (આન્તર-) વિ. [જુઓ 'આંતર[2]' + સં.] માંસની બે પેશીઓ વચ્ચેનું

**આંતર-પ્રતીતિ** (આન્તર-) સ્ત્રી. [સં.] મનની ખાતરી. (૨) સભાનતા, 'કૉન્સિયસનેસ' (મ. ન.)

**આંતર-પ્રજ્ઞા** (આન્તર-) સ્ત્રી. [સં.] આંતરિક સમજ, 'ઇન્ટ્યૂશન' (અ. રા.)

**આંતર-પ્રાંતીય** (આન્તર-પ્રાન્તીય) વિ. [જુઓ 'આંતર[2]' + સં.] એકબીજા પ્રાંતોની સાથે સંબંધ રાખતું, 'ઇન્ટર-પ્રોવિન્શિયલ'

**આંતર-પ્રેરણા** (આન્તર-) સ્ત્રી. [સં.] મનમાં ઊભી થયેલી પ્રેરણા, અંતઃપ્રેરણા, 'ઇન્ટ્યૂશન'

**આંતર-ભાષા** (આન્તર-) સ્ત્રી. [ જુઓ 'આંતર[2]' + સં. ] ભિન્ન ભિન્ન ભાષા-ભાષીઓ વચ્ચે સંપર્ક કે સાંકળના રૂપમાં બોલાતી ભાષા, કડી-ભાષા, સંપર્ક-ભાષા, 'લિંક લૅંગ્વેજ'

**આંતર-મોડ** પું. [જુઓ 'આંતર[3]' + હિં. 'મોડના' દ્વારા.]

ઢોરના આંતરડાનો મરડાઈ જવાનો એક રોગ

**આંતર-રાજ્ય** (આન્તર-) વિ. [જુઓ આંતર[૨] + સં.] રાજ્યો રાજ્યો વચ્ચેનું, એકબીજા રાજ્યો વચ્ચે સંબંધ ધરાવતું, 'ઇન્ટર-સ્ટેટ'

**આંતર-રાષ્ટ્રીય** (આન્તર-) વિ. [જુઓ આંતર[૨] + સં.] એકબીજાં રાષ્ટ્રો વચ્ચેના સંબંધનું, 'ઇન્ટર-નૅશનલ'

**આંતરરાષ્ટ્રીયતા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] આંતરરાષ્ટ્રીયપણું, 'ઇન્ટર-નૅશનાલિઝમ'

**આંતર-વિગ્રહ** (આન્તર-) પું. [સં., અહીં અંદર અંદરનું' એમ 'આંતર[૧]' વિશેષણરૂપ આવી જોડાયો છે; 'આંતર[૨]' અહીં નથી.] એક જ રાજ્ય કે રાષ્ટ્રની પ્રજામાં લોકો વચ્ચેનો પ્રબળ ઝઘડો, આંતરિક વિગ્રહ, 'સિવિલ વૉર'

**આંતરવું** સ. ક્રિ. [સં. अन्तर પરથી अन्तरय > પ્રા. अंतर ના. ધા.] અડચણ કરી યા વચ્ચે પડી વિઘ્ન નાખવું. (૨) અટકાવવું, રોકવું. (૩) હદ બાંધવી. (૪) ઘેરી લેવું. (૫) વચ્ચે પડદો નાખવો. (૬) (લા.) નિરુપાય બનાવવું, લાચાર બનાવવું ['સ્ટ્રીમ ઑફ કૉન્શિયસનેસ મૅથડ'

**આંતર-વૃત્તિ-પ્રવાહ** પું. [સં.] માનસિક વલણનો વેગ,

**આંતરસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'અંતરસ'.

**આંતરસી(-શી)વો, આંતરસો** પું. [સં. आन्तर > પ્રા. अंतर દ્વારા અનુનાસિક ઉચ્ચાર છે, નહિ કે 'આન્તરસીવો.'] સિવાઈને તૈયાર થયેલી સિલાઈની કોરને વાળીને લેવામાં આવતી સિલાઈ

**આંતરાર્બુદ** (આન્તરા-) પું. [સં. + સં. अर्बुद] કોણી અને બગલ વચ્ચેના હાડકાના નીચલા છેડાની અંદરની બાજુની ટોચ ઉપર આવેલો લગભગ ત્રિકોણાકાર એક ઊંચો ભાગ

**આંતરિક** (આન્ત-) વિ. [સં.] આંતર, અંદરનું, માંહેનું, અંદરને લગતું

**આંતરિયું** વિ. [સં. अन्तरित- > પ્રા. अंतरिअ-] એક પછીના બીજાને વટાવી ત્રીજું, 'ઑલ્ટરનેટિવ'

**આંતરી** સ્ત્રી. [સં. अन्तरिता > પ્રા. अंतरिआ] થોડું અંતર. (૨) બે ચીજો વચ્ચેનું અંતર. (૩) બે ધોતિયાં વચ્ચે એઓને જુદાં પાડવા માટે સાથે વણેલા છેડાનો પટ્ટો. (૪) કપડાંને છેડે છૂટા તાંતણાને વણીને બનાવેલી શોભા માટે રાખેલી ઝૂલતી કિનારી, પાલવ. (૫) કોર, કિનારી. (૬) વહાણની કોર. (૭) ધ્રુવપદની ટેક. (સંગીત.) (૮) નાગરવેલના પાનની રગ. (૯) ફણસના ચાંપાંને વળગેલા રેસા. (૧૦) (લા.) અંટસ, વેર

**આંતરેલો** પું. [જુઓ 'આંતરવું' + ગુ. 'એલું' બી. ભૂ. કૃ. ફરતી વાડથી આંતરવામાં આવેલી હોઈ ] વાડો

**આંતરેંદ્રિય** (આન્તરેન્દ્રિય) સ્ત્રી. [સં. + સં. इन्द्रिय ન.] અંદરની ઇંદ્રિય, અંતઃકરણ, મન

**આંતરો** પું. [સં. अंतरक- > પ્રા. अंतरअ-] કોઈ પણ બે પદાર્થો વચ્ચેનો ગાળો. (૨) ભેદભાવ, ફરક, અંતર. (૩) ધ્રુવપદની ટેક, અંતરો. (સંગીત.) (૪) પડદો, વ્યવધાન. (૫) જુદું પાડવાની નિશાની. (૬) જુદાઈ, જુદાપણું. (૬) વાડ, આડચ. [૦ભરી લેવો (રૂ. પ્ર.) વચ્ચે પડદી કે પડદો નાખવો. ૦રાખવો (રૂ. પ્ર.) ભેદભાવ રાખવો]

**આંતરે** ક્રિ. વિ. [+ ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] વચ્ચે એક એક દિવસના કે સમયના ગાળે. (૨) વચ્ચે કાંઈક ગાળો રાખીને

**આંતરૌષ્ઠ** (આન્ત-) પું. [સં. 'આંતર[૧] + ओष्ठ] મોટા યોનિ-ઓષ્ઠોને છૂટા પાડવાથી જણાતો પ્રત્યેક નાનો ભગોષ્ઠ, 'લેબિયા માઇનોરા' [નિકટતા

**આંતર્ય[૧]** (આન્તર્ય) ન. [સં. अन्तर्નો ભાવ=आन्तर्य] ખૂબ

**આંતર્ય[૨]** (આન્તર્ય) ન. [સં. अन्तरનો ભાવ=आन्तर्य] કોઈ પણ બે પદાર્થ વચ્ચેનું અંતર, દૂર હોવાપણું. (૨) જુદાઈ

**આંતા** પું., બ. વ. [સં. अन्तक- > પ્રા. अंतअ-] ખેતરના શેઢા પાસેથી ખેડવાણ જમીનમાં ઊગતું ઘાસ. [૦કાઢવા (રૂ.પ્ર.) શેઢાનું ઘાસ ખોદી કાઢવું]

**આંતો** પું. [સં. अन्तक- > પ્રા. अंतअ-] વણેલા ત્રણ દોરા-ઓમાંનો પહેલો દોરો, ત્રણ સેરના દોર ભાંગતાં ઉકેળવી પડતી પહેલી બે સરોમાંની પ્રત્યેક

**આંત્ર** (–આન્ત્ર) વિ. [સં.] આંતરડાને લગતું

**આંત્ર-કલા** (આન્ત્ર-) સ્ત્રી. [સં.] આંતરડાં અને કરોડને જોડનાર એક પડ, 'મેસેન્ટરી'

**આંત્ર-કૂજન** (આન્ત્ર-) ન. [સં.] આંતરડાંનો અવાજ. (૨) વાયુરોગનો એક પ્રકાર [આવતો તાવ, 'ટાઇફૉઇડ'

**આંત્ર-જ્વર** (આન્ત્ર-) પું. [સં.] આંતરડાંમાં સડો થવાથી

**આંત્ર-તંતુ** (આન્ત્ર-તન્તુ) પું. [સં.] આંતરડાંની અંદર આવેલો રેસા જેવો તે તે તાંતણો. (૨) આંતરડામાં ઊપસેલ ભાગની બનેલી કરચલી જેવી દેખાતી નળી, 'વિલસ'

**આંત્ર-દ્વાર** (આન્ત્ર-) [સં.] આંતરડાનું છેડાનું બારણું

**આંત્ર-પરિશિષ્ટ** (આન્ત્ર-) ન. [સં.] નાના અને મોટા આંતરડાંનું જોડાણ થાય છે ત્યાં આવેલો આંતરડાના પૂંછડા જેવો ભાગ 'ઍપેન્ડિક્સ'

**આંત્ર-પરિશિષ્ટ-શોથ** (આન્ત્ર–) પું. [સં.] આંતરડાની પૂછડીનો સોજો, 'ઍપેન્ડિસાઇટિસ'

**આંત્ર-પુચ્છ** (આન્ત્ર-) [સં.] આંતરડાંનો પૂંછડા જેવો વધેલો ભાગ, 'ઍપેન્ડિક્સ વર્મિફૉર્મ'

**આંત્ર-પુચ્છ-શોથ** (આન્ત્ર) પું. [સં.] આંતરડાની પૂછડીનો સોજો, આંત્રપરિશિષ્ટશોથ, 'ઍપેન્ડિસાઇટિસ'

**આંત્ર-રસ** (આન્ત્ર-) પું. [સં.] આંતરડામાંથી ઝરતો પાચનરસ

**આંત્ર-રોગ** (આન્ત્ર–) પું. [સં.] આંતરડાંનો રોગ

**આંત્ર-લવ** (આન્ત્ર–) પું. સં.] નાના આંતરડાની અંદરની સપાટી ઉપર ઊપસી આવેલો ભાગ [સારણગાંઠ

**આંત્ર-વૃદ્ધિ** (આન્ત્ર-) સ્ત્રી. [સં.] આંતરડાંનું ઊતરવું એ,

**આંત્ર-શલ્ય** (આન્ત્ર-) ન. [સં.] આંતરડાંમાં ગયેલી બહારની ખૂંચે તેવી ચીજ

**આંત્રિક** (આન્ત્રિક) વિ. [સં] આંતરડાંને લગતું

**આંથણું[૧]** જુઓ 'આથણું'.

**આંથણું[૨]** ન. દોરડું વણવા બેય છેડે રખાતા લાકડાનો તે તે નાનો ટુકડો

**આંથવું**, જુઓ 'આથવું'.

**આંથો** જુઓ 'આથો'.

**આંદર** (-રથ) સ્ત્રી. માછલીની એક જાત

**આંદોલ** (આન્દોલ) પું. [સં.] હિંડોળો, ઝૂલો, હીંચકો. (૨)

ઝૂલવું એ, હીંચકવું એ. (૩) ધ્રુજારી, કંપન. (૪) એ નામનો એક રાગ, હિંદોલ રાગ. (સંગીત.)

**આંદોલક** (આન્દો-) વિ. [સં.] ઝુલાવનાર, હીંચકાવનાર. (૨) હિંડોળો. (૩) ઘડિયાળનું લોલક. (૪) સ્પંદક, કંપક, 'વાઈબ્રેટર' [ઘડિયાળ

**આંદોલક-યંત્ર** (આન્દોલક-યન્ત્ર) ન. [સં.] લોલકવાળું

**આંદોલન-ક્ષમ** (આન્દોલન-) વિ. [સં.] હિંડોળે ઝૂલવાનું માફક હોય તેવું

**આંદોલન** (આન્દો-) ન. [સં.] ઝૂલવાપણું. (૨) તરંગ, લહેર, મોજું. (૩) કંપ, ધ્રુજારી. (૪) (લા.) હિલચાલ, ચળવળ, ઊહાપોહ, ડોળાડોળ, ઉશ્કેરાણી, ખળભળાટ, 'એજિટેશન'

**આંદોલિત** (આન્દો-) વિ. [સં.] ડોલાવેલું, ઝુલાવેલું, હલાવેલું. (૨) ધ્રુજારીવાળું, કંપિત. (૩) (લા.) ચળવળનું રૂપ આપ્યું હોય તેવું

**આંધણ, આંધરણ** જુઓ 'આધણ,' 'આધરણ.'

**આંધળિયું** ન. [જુઓ 'આંધળું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] આંખો મીંચીને કામ કર્યે જવું એ. (૨) (લા.) નાદાની, મૂર્ખાઈ. (૩) સાહસ, અવિચારી કામ. (૪) મોહ, પ્યાર, આસક્તિ. [**૦ યાં કરવાં, ૦ યાં ચલાવવાં** (રૂ.પ્ર.) વગર વિચાર્યે કામ કરવું]

**આંધળિયો** પું. [ગ્રા.] જેનાથી ફેરકણું અને કણો ફરે તે વાંસના લાકડાનો આશરે એક હાથ લંબાઈનો ટુકડો

**આંધળી ખિલોડી, આંધળી ખિસકોલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંધળું + ખિલોડી'-'ખિસકોલી',] એવી એક રમત

**આંધળી ગાય** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંધળું' + 'ગાય'.] (લા.) ગરીબ નિરપરાધી માણસ

**આંધળી ચાકણ(-ણ,-રણ,-ળ,-ળણ)** (-ડ્ય,-ણ્ય,-ળ્ય,-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આંધળું' + 'ચાકડ,-ણ,-રણ,-ળણ'.], **આંધળી ચાકોર** (-ર્ય) સ્ત્રી. સાપની એક જાત (ઝેરી નથી)

**આંધળી દોટ** (-ટ્ય), **આંધળી દો(-ધો)ડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'આંધળું' 'દોટ'-'દો(ધો)ડ'.] (લા.) સમજ વિના કોઈ કામમાં ઝંપલાવવું એ

**આંધળું** વિ. [સં., પ્રા. अन्ध + સ્વાર્થે સં. ल > ગુ. 'ળ' ત.પ્ર.] આંખે જોઈ શકે નહિ તેવું, આંખ વિનાનું, ફૂટેલી આંખોવાળું, અંધ. (૨) જેમાંથી સોંસરવું દેખાય નહિ તેવું, અપારદર્શક. (૩) (લા.) હૈયાફૂટું, વિચાર વિનાનું, અજ્ઞાન. (૪) કાળજી વગરનું, બેદરકાર, (૫) ન. કાણું, છિદ્ર, તીનું. [**-ળા આગળ આરસી** (-ળ્ય-) (રૂ. પ્ર.) બિનજરૂરી ચેષ્ટા. **-ળા આગળ રોવું** (-ળ્ય-) (રૂ.પ્ર.) મહેનત નિષ્ફળ. **-ળા ચોરે અંદરડું દીઠું** (રૂ.પ્ર.) તદ્દન ખોટું, ગપેગપ. **-ળા પાટા બાંધવા** (રૂ. પ્ર.) ભરમાવવું. **-ળાના હાથમાં આરસી** (રૂ.પ્ર.) બિનજરૂરી ચેષ્ટા. **-ળાની આંખ** (-ખ્ય) (રૂ.પ્ર.) એકનો એક દીકરો. (૨) ઘણું લાડકવાયું. **-ળા ની લાકડી** (રૂ.પ્ર.) સાચો આધાર. **-ળાને આરસી** (રૂ.પ્ર.) નિરર્થકતા. (૨) અનધિકાર ચેષ્ટા. **-ળાં આંતર ભરવાં** (રૂ.પ્ર.) હરખ વગર ખાવું. **-ળી ગલી** (રૂ. પ્ર.) બહાર નીકળવાનો માર્ગ ન હોય તેવી શેરી, **-ળી ગાય** (રૂ. પ્ર.) નિર્દોષ. **-ળું ગૂમડું** (રૂ. પ્ર.) મોં ન પાકેલું ગૂમડું. **-ળે બહેરું કુટાવું** (-બૉ:રું) (રૂ. પ્ર.) મેળ વગરની વાત થવી. **-ળો ધંધો** (-ધન્ધો) (રૂ.પ્ર.) નફાનુકસાનની સૂઝ

**આંધળું કબૂતર** ન. [+ જુઓ 'કબૂતર'.] (લા.) એક રમત, આંધળો પાડો [વિનાની કાતળી

**આંધળું કાતળું** ન. [+ જુઓ 'કાતળું'.] શેરડીની આંખ

**આંધળું-ધબ** વિ. [+ જુઓ 'ધબ'.] તદ્દન આંધળું

**આંધળું-ધૂંધળું** વિ. [+ જુઓ 'ધૂંધળું'.] સૂર્ય આથમી ગયા પછીનો નજીકનો સમય, ભરભાંખરી વેળા. (૨) વહેલું પરોઢ

**આંધળું-પાંગળું** વિ. [+ જુઓ 'પાંગળું.] આંખે ન દેખતું અને પગે ન ચાલતું. (૨) (લા.) નિરાધાર

**આંધળું-ભીંત** વિ. [+ જુઓ 'ભીંત'.] તદ્દન આંધળું. (૨) (લા.) અવિચારી

**આંધળું વાજું** ન. [+ જુઓ 'વાજું'.] (લા.) કામને ખરાબે ચડાવનાર ઈસમોની ટોળી

**આંધળો પાટો** પું. [+ જુઓ 'પાટો'.] આંખે પાટા બાંધી ખેલાતી એક રમત

**આંધળો પાડો** પું. [+ જુઓ 'પાડો'.] એક બીજી રમત

**આંધળો ભોટવો** પું. [+ જુઓ 'ભોટવો'.] એક રમત

**આંધળૂકિયું** ન. [જુઓ 'આંધળું' દ્વારા.] આંધળિયાં કરીને ઝંપલાવવું એ, વગર વિચાર્યે કરવાપણું

**આંધા-મીં(-વીં)ચું** વિ. [સં. अधन्क > પ્રા. अंधअ + જુઓ 'મીં(-વીં)ચવું' + ગુ-'ઉં' કૃ. પ્ર.] આંખો અડધી બંધ હોય તેવું. (૨) ટૂંકી નજરવાળું

**આંધી** સ્ત્રી. [સં. अन्धिका > પ્રા. अंधिआ] દિવસે ધુમ્મસ કે સખત ઊડેલી ધૂળને લીધે છવાતો અંધકાર. [**૦આવવી, ૦ચાલવી** (રૂ. પ્ર.) ધૂળનું ભારે તોફાન]

**આંધેડવું** સ. ક્રિ. [ગ્રા.] ઝૂંટવી લેવું

**આંધ્ય** (આન્ધ્ય) ન. [સં.] અંધાપો, આંધળાપણું, અંધતા. (૨) (લા.) અંધેર, અવ્યવસ્થા, અંધાધૂંધી, 'કેઑસ' (હી.ન.)

**આંધ્ર** (આન્ધ્ર) પું. [સં.] એ નામનો દક્ષિણમાં આવેલો દેશ, તૈલંગ દેશની લગોલગ પશ્ચિમનો દેશ. (સંજ્ઞા.)

**આંપટી** સ્ત્રી. [સં. आपत्ति-] આપત્તિ, આફત

**આંપડવું** સ. ક્રિ. ઊંચાઈ કે અંતરને પહોંચી વળવું, આંબવું. **આંપડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **આંપડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ

**આંબચું** ન. [સં. अम्ल- > પ્રા. अंब દ્વારા] એક જાતના ઝાડનું ખાટું ફળ, કોકમ [ખાટું

**આંબટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. અજટા નામની એક ઓષધિ (૨) વિ.

**આંબટી** સ્ત્રી. તુવેર અને ચણાની દાળની એક વાની

**આંબરી**[1] જુઓ 'આમરી'.

**આંબરી**[2] સ્ત્રી. બારીક અને ઝીણાં પાનવાળું એક ફળઝાડ, રાય-આમળી, હરફા-રેવડી, હરપર-રેવડી

**આંબલ-મા(-વા)ણું** ન. [જુઓ 'આંબલી' દ્વારા.] ગોળ નાખી કરેલો પીવાનો આંબલીનો બાફલો. (૨) આંબલીનું શરબત

**આંબલિયો**[1] પું. [જુઓ 'આંબલી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] આંબલીનો ઠળિયો, કચૂકો [આંબો. (પદ્યમાં.)

**આંબલિયો**[2] પું. [જુઓ 'આંબલો'+ગુ.'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**આંબલી** સ્ત્રી. [સં. अम्लिका > પ્રા. अंबिलिआ] જુઓ 'આમલી'. (૨) આંબલીનો કાતળો. [**૦ના પાનમાં સૂઈ જવું** (રૂ.પ્ર.) કાણું કરવું, ચાલ્યા જવું. (૨) રહેવા દેવું. **૦ નો બંધ**

(-બન્ધ) (રૂ. પ્ર.) કંજૂસ. **હેઠની આંબલી** (રૂ. પ્ર.) જોવાની છતાં ચાખવાની નહિ તેવી વસ્તુ]

**આંબલી-પીપળી** [+જુઓ 'પીપળી'.] ઝાડ ઉપર એક ડાળીથી બીજી ડાળી કૂદી રમાતી બાળ-રમત. (૨) કાર્તિક સુદિ ૧૪ ને દિવસે હિંદુ સ્ત્રીઓનું આંબલી કે પીપળ નીચે ઊજવાતું ઉજાણીનું પરબ

**આંબલી-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [+જુઓ 'વેલ'.] કડમડ-વેલ, ખાટખટૂંબો નામની ઓષધિ

**આંબ-લોહો** પું. [સં. आमलोहितक- > પ્રા. आम-लोहिअ- 'આમલોહી' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] કાચો મળ અને લોહી પડે તેવો ઝાડો, મરડો

**આંબવું[૧]** ન. [સં. आमलक- > પ્રા. आमलअ-] જુઓ 'આમળું'.

**આંબવું[૨]** અ. ક્રિ. [સં. अम्ल- > પ્રા. अंब ઉપરથી ના. ધા.] ખટાશની અસર થવી, અંબાવું

**આંબવું[૩]** સ. ક્રિ. [ભૂ. કૃ. માં કર્તરિ પ્રયોગ] ઊંચાઈ કે અંતર ઉપર રહેલા પદાર્થ કે સ્થાન સુધી પહોંચવું, પહોંચી પાડવું. (૨) હાથ લાંબો કરી વસ્તુને સ્પર્શ કરવો. (૩) અડકવું. **અંબાવું** (અમ્બા-) કર્મણિ., ક્રિ. **અંબાવવું** (અમ્બા-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**આંબસ** વિ. [સં. आम्मस > પ્રા. अंमस] પાણીવાળું, આર્દ્ર, ભીનું [ (રૂ.પ્ર.) ગજા ઉપરાંત કામ કરવું]

**આંબળ** પું. [જુઓ 'આંબળવું'.] દોરીનો વળ. [૦ છેટા લેવા

**આંબળવું** જુઓ 'આમળવું'.

**આંબળસારો** પું. જુઓ 'આમલસારો' (ગંધક).

**આંબળિયા** પું., બ. વ. [જુઓ 'આંબળવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] તંતુવાદ્યોના તારને તાણવા એના વાંસના ઉપલા ભાગમાં બેસાડેલી લાકડાની કે ધાતુની ખીલીઓ, આમળિયા

**આંબળી** સ્ત્રી. [સં. आमलकी > પ્રા. आमलई] આંબળાનું ઝાડ

**આંબળું[૧]** ન. આંબરી નામની વનસ્પતિનું ફળ

**આંબળું[૨]** જુઓ 'આમળું'.

**આંબળો** પું. [જુઓ 'આંબળવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] આમળો, વળ, મરોડ. (૨) (લા.) ખાર, દ્વેષ, વેર. (૩) ગર્વ, અભિમાન, અહંકાર. (૪) ટેક

**આંબા-ગાળો** પું. [જુઓ 'આંબો' + 'ગાળો.'] કેરીની મોસમ

**આંબા-ઘાટ[૧]** પું. [જુઓ 'આંબો' + સં.] આંબાઓના ચિત્રણવાળું ભરતકામ કે છાપકામ

**આંબા-ઘાટ[૨]** પું. [જુઓ 'આંબો' + સં. घट्ट] કિનારા ઉપર આંબા હોય તેવો નદીનો બાંધેલો ઓવારો

**આંબા-ઝર[૨]** (-રચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'આંબો' + 'ઝર'.] બંને કાંઠાઓ ઉપર આંબાની ઘટાઓ આવેલી છે તેવી સૌરાષ્ટ્રમાં ગીરગાંથકની એક નદી. (સંજ્ઞા.)

**આંબા-ડાળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [+જુઓ 'ડાળ'.] આંબાની ડાળી

**આંબાડો** પું. [જુઓ 'અંબાડો'.] આશરે પાંત્રીસેક ફૂટ ઊંચું જતું સોપારીના આકારનાં ફળોવાળું એક ઝાડ

**આંબા-પીપળી** સ્ત્રી. જુઓ 'આંબલી-પીપળી'.

**આંબા-પોળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંબો' + 'પોળી'.] આંબાના રસને સૂકવીને બનાવેલી પાતળી પૂરી

**આંબા-મોર** (-મોઃર) પું. [જુઓ આંબો' + સં. मुकुर- > પ્રા. मउर] આંબાનાં ફૂલ. (૨) (લા.) નાના અને પાતળા દાણાવાળી ડાંગરની એક જાત. (૩) આંબા-હળદર

**આંબા-મોરી** (-મોઃરી) સ્ત્રી. [જુઓ 'આંબા-મોર' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] આંબા-હળદર [અને રોટલીનું જમણ

**આંબા-રોટલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંબું' + 'રોટલી'.] કેરીનો રસ

**આંબા-વાડિયું** ન., સ્ત્રી. [જુઓ 'આંબો' + વાડિયું'.] આંબાઓથી ભરેલું ખેતર, અમરાઈ, આંબાવાડી

**આંબા-વાડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંબો' + 'વાડી'.] આંબાવાડિયું, આંબાઓનો બગીચો, અમરાઈ. (૨) (લા.) જેમાં આંબાઓની ભાત છાપી હોય તેવું એક રેશમી કાપડ (આ જાત હવે નથી થતી.)

**આંબા-વાંદો** પું. [જુઓ 'આંબો' + 'વાંદો'.] (લા.) સામાન્ય રીતે આંબાના ઝાડ ઉપર ઊગતો એક વિઘાતક છોડ

**આંબા-શા(-સા)ખ** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંબો' + 'શા(સા)ખ[૨]'.] આંબા ઉપર કુદરતી રીતે પાકવા આવેલી કેરી, સાખોડું

**આંબા-હળદર** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંબો' + 'હળદર'.] આંબાના જેવા સુગંધવાળી હળદરની કડવું અને મોટી ગાંઠવાળી એક જાત [નારંગીમાં આવતાં બીજી વારનાં ફૂલોનો ફાલ

**આંબિયા-બહાર** (-બાઃર) પું. ફેબ્રુઆરી અને માર્ચ મહિનામાં

**આંબિ(-બે)લ** (-લ્ય) જુઓ 'આયંબિલ'.

**આંબીલો** જુઓ 'આંબલિયો[૧]'.

**આંબુડી-ચારો** પું. એક જાતનું નૃત્ય [ (પદ્યમાં)

**આંબુડો** પું. [જુઓ 'આંબો' + ગુ. 'ડું', સ્વાર્થે ત.પ્ર.] આંબો.

**આંબું** ન. [સં. आम्रक- > अंबअ-] આંબાનું ફળ, કેરી

**આંબેરી** સ્ત્રી. [સં. आम्र- > પ્રા. अंम्ब દ્વારા] આંબાની જાતનું એક ઝાડ

**આંબેલ[૧]** (-લ્ય) જુઓ 'આંબિલ'-'આયંબિલ'.

**આંબેલ[૨]** (-લ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'આમાણ.' (૨) જનન-નાળ, સ્ત્રીના ગર્ભાશયની નલિકા

**આંબો** પું. [સં. आम्रक- > પ્રા. अंबअ-] વસંતઋતુમાં ફળ આપતું એક સુંદર વૃક્ષ, આમ્રવૃક્ષ. [**-બા આંબલી દેખાડવાં** (**કે બતાવવાં**) (રૂ.પ્ર.) લલચાવનારી વાતો કરવી. **-બાગાળો ને પૂંજીટાળો** (રૂ.પ્ર.) નાણાંનો દુર્વ્યય કરવો. **-બા ખોદી** (**કે ગોડી**) **ના(-નાં)ખવા** (રૂ.પ્ર.) જેનાથી હિત થતું હોય તેવાને નુકસાન પહોંચાડવું, સહાયકને જ પજવવું. **-બા તો ક્યાંક ઊગે** (રૂ.પ્ર.) સજ્જન માણસો જવલ્લે જ પેદા થાય. **-બાની કાઠી** (રૂ. પ્ર.) સોંઘું તે મોંઘા માટે. **-બાની ખોટ** (-ટચ) (રૂ. પ્ર.) પોષણ કરનારનું મોત. **-બે મોર અને કલારે લેખાં** (-મોઃર) (રૂ.પ્ર.) રાખેલી આશા ફળે પણ ખરી અને ન પણ ફળે. **૦મોરવો** (-મોઃરવો) (રૂ. પ્ર.) લાભ થવો. **૦રોપવો** (રૂ.પ્ર.) સત્કાર્ય કરવું. (૨) [ગ્રા.] ઝાડે ફરવું. (૩) પોદળો મૂકવો. **૦વાવવો** (રૂ.પ્ર.) સત્કાર્ય કરવું. (૨) શીતળા સાતમને દિવસે રસોઈ ન કરતાં ચૂલામાં લીંપણ કરી ધ્રો અને વણનો છોડ મૂકીને પૂજન કરવું. (૨) [ગ્રા.] ઝાડે ફરવું. (૩) પોદળો મૂકવો. **૦વેડવો** (રૂ. પ્ર.) સત્કાર્યનાં ફળ મેળવવાં. **ઉતાવળે આંબા ન પાકે** (રૂ. પ્ર.) ધીરજ રાખવી]

**આંબોઈ[૧]** સ્ત્રી. [સં. आम्रपटिका- > પ્રા. अंबउइआ] દસેક ફૂટ ઊંચો વધતો જાડી કાંટાવાળી ડાંડલીવાળો અને નીચલા

ભાગમાં હૃદયાકારનાં તથા ઉપરના ભાગમાં ખાંચાવાળાં પાનવાળો એક છોડ

**આંબોઈ**[2] સ્ત્રી. દૂંટી નીચે બરોબર આવેલું બધી રગોના સંધારણરૂપ લોહી ભરેલું ચક્ર, પિચોટી, પેચોટી, 'સિલિએક પ્લેક્સસ'. [**૦ઉપડાવવી, ૦કરાવવી, ૦ઓળવી, ૦બેસાડવી** (રૂ. પ્ર.) આંબોઈ ખસી ગઈ હોય ત્યાંથી એના અસલ સ્થાન ઉપર મુકાવવી. **૦ખસવી, ૦ટળવી** (રૂ. પ્ર.) આંબોઈનું ચક્ર દૂંટી નીચેથી વિચલિત થવું. **૦ઠેકાણે આવવી, ૦ બેસવી** (-બૅસવી) (રૂ. પ્ર.) આંબોઈ એના સ્થાન ઉપર ચોળવાથી અને ઉપાડીને ગોઠવવાથી સ્થિર થવી. **૦મરવી** (રૂ. પ્ર.) મરણ વખતનું દુઃખ ભોગવવું]

**આંબોચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'આંબોચું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કાચી કેરીની સૂકવેલી ચીર [દ્રાક્ષ. (૩) સૂકું આલુ

**આંબોચું** ન. [જુઓ 'આંબું' દ્વારા.] આંબોચી. (૨) સૂકી

**આંબોડિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'આંબું' દ્વારા 'આંબોડું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] કાચી કેરીના સૂકવી નાખી કરેલા ટુકડા, આંબોલિયાં

**આંબોડી** સ્ત્રી. [સં. आम्रपुटिका->પ્રા. आंबोडिआ] (લા.) કેરીનો ઘાટ થાય એવા પ્રકારની સામસામી આપવામાં આવતી તાળી

**આંબોલિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'આંબું' દ્વારા 'આંબોલું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કાચી કેરીના ટુકડા. (૨) કાચી કેરીના સૂકવી નાખી કરેલા ટુકડા, આંબોડિયાં

**આંબોલો** પું. [સં. अम्ल->પ્રા. अंब + અપ. उल्लअ-] ખાટી લૂણીની ભાજી

**આંબોળિયું** ન. [જુઓ 'આંબું' દ્વારા 'આંબોળ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'આંબોલિયાં'. [રમત, સાતતાળી

**આંભ્યાપત** સ્ત્રી. એ નામની ગોહેલવાડ તરફ રમાતી એક

**આંભસ** (આમ્ભસ) વિ. [સં.] પાણીને લગતું. (૨) પ્રવાહી

**આંભસિક** વિ. [સં.] પાણીમાં રહેતું. (૨) ન. માછલું

**આંભુડો** પું. એક જાતનો વેલો, અંબુવો, આંબુવો

**આંરા** સ્ત્રી. ગર્ભ ઉપર રહેતી પાતળી ચામડીની કોથળી

**આંવલ** પું. [સં आम-उल्व > પ્રા. आमउल्ल] ગર્ભને વીંટાયેલ કાચી ચામડીનું પડ

**આંવલ-ઝાંવલ** પું., બ. વ. જોડલું, બેલડું, જોડિયાં બાળક

**આંવલો** પું. સામા માણસને નીચે પાડી દેવાનો કુસ્તીનો એક દાવ

**આંવાંડ** પું. [સં. आमाण्ड > પ્રા. आमंड > અપ. आँवंड] ગર્ભને વીંટાયેલ કાચી ચામડીનું પડ, આંવલ. (૨) ગર્ભની દૂંટી સાથે જોડાયેલી નસ

**આંશ** સ્ત્રી. લાકડાના હાથામાં લોઢાનું ધારવાળું જડેલું હોય તેવું ઈંટ છોલવાનું કડિયાનું ઓજાર

**આંશિક** (આંºશિક) વિ. [સં.] અંશને લગતું, થોડા ભાગવાળું, વિભાગીય. (૨) અધૂરું, અપૂર્ણ

**આંશુક** (આંºશુક) વિ. [સં.] કિરણોને લગતું

**આંશુક-જલ**(-ળ) (આંºશુક-) ન. [સં.] તાંબાના વાસણમાં આખો દિવસ તડકામાં અને આખી રાત ચાંદનીમાં રાખી ગાળેલું પાણી (વૈદકીય ઉપચારમાં ઉપયોગી ગણાય છે.)

**આંસ**[1] પું. [સં. अक्ष-> પ્રા. अक्ख દ્વારા] ધરી, 'ઍક્સિસ'. (૨) પરિઘ વચ્ચેથી પસાર થતી લીટી. (ગ.)

**આંસ**[2] (-સ્ય) સ્ત્રી. રેસો, તાતણો. (૨) દોરી, સૂતળી

**આંસવતું** ન. કામકાજ

**આંસુ** ન., બ.વ. [સં. अश्रुक-> પ્રા. अंसुअ-] આંખમાં આવતાં પાણી, અશ્રુ. [**૦આવવાં, ૦ખરવાં, ૦ખેરવાં, ૦ટપકી પડવાં, ૦ઢળકવાં, ૦નિગાળવાં, ૦પડવાં, ૦પાડવાં, ૦ભરવાં, ૦વહાવાં** (-વાઃવાં), **૦વહેવાં** (-વેઃવાં), **૦સારવાં** (રૂ પ્ર.) રડવું, રોવું. **૦ ઢાળવાં** (રૂ. પ્ર.) કરગરવું. **૦પી જવાં** (રૂ. પ્ર.) રોવું દાબી દેવું. **૦ પોંછવાં,** (-પૉંછવાં), **૦લૂછવાં, ૦ લૂવાં, ૦લોહવાં** (-લોઃવાં) (રૂ. પ્ર.) દિલાસો આપવો, સાંત્વન કરવું. **૦થી મોં ધોવું** (-મોં-) (રૂ. પ્ર.) ખૂબ જ રડવું]

**આંસુ-ધોર** પું. [+સં.] આંખમાંથી આંસુ ઝરતાં હોય એવી રીતે આંખ નજીક ડાઘવાળો અપશુકનિયાળ ગણાતો એક જાતનો ઘોડો

**આંસુ-ઢાળ** વિ. [+જુઓ 'ઢાળવું.'] આંખમાંથી હમેશાં આંસુ ઢળતાં હોય તેવું. (૨) આંખમાંથી પાણી ઝરતું હોય તેવું (ઘોડું.) (૩) (-ળ્ય) સ્ત્રી. કપાળમાં આવેલી ભમરી ઘણી જ નીચેની બાજુ હોય તેવી ઘોડાની એબ. (૪) એવી ભમરી ગધાભમરી. (૫) ચોપગાં પશુઓનો આંખોમાંથી પાણી ઝરવાનો રોગ

**આંસુ-નાળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'નાળ' (નલિકા).] આંખના અંદરના ખૂણામાં આવેલા એક બારીક બાકામાંથી શરૂ થઈ આશરે અડધા ઇંચની નાકના અંદરના ભાગમાં ઊતરતી નળી

**આંસું** ન. [સં. अंशुक-> પ્રા. अंसुअ- સારી જાતનો દોરો] ધીવરો પાણીમાંથી માછલાં પકડવાનું એક સાધન

**આંસૂડું** ન. [જુઓ 'આંસુ' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] આંસુ

**આંહા**(-હાં)**તુ**(-તૂ)**શ**(-સ) (-શ્ય, -સ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] કરવું કે ન કરવું એ વિશેની મૌખિક ઘડભાંગ, હા-ના, આનાકાની

**આંહાં** કે.પ્ર. [રવા.] નકારવાચક ઉદ્ગાર, અંહં

**આંહીં**(-હીં,-હીંયાં) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'અહીં'.], **૦ કણે** ક્રિ. વિ. [+જુઓ 'કને'.] અહીં




**ઇ** પું., સ્ત્રી. [સં.] ભારતીય-આર્ય વર્ણમાળાનો તાલવ્યહ્રસ્વ સ્વર. (એ સ્વરિત અસ્વરિત દશામાં હ્રસ્વ ઉચ્ચરિત થાય છે, પરંતુ એ જ્યારે સ્વરિત સ્વર પછી આવે છે ત્યારે પૂર્વ સ્વર સાથે સંધિસ્વરાત્મક બનતો હોઈ અડધી માત્રા જેટલો માંડ સમય લે છે; જેમ કે 'ફળિયો' 'કડિયો' 'પોતિયું'.)

**ઇકડં-તિકડં** (ઇકડમ્-તિકડમ્) ન. [મરા. 'ઇકડે-તિકડે'નું અનુસરણ] (લા.) અર્થ વિનાનું ભાષણ, બકવાદ

**ઇકબાલ** ન. [અર.] કિસ્મત, નસીબ, ભાગ્ય. (૨) ઉન્નતિ, આબાદી. (૩) ભારતવર્ષના વીસમી સદીના આરંભના એ નામના એક ઉર્દૂ-કવિ. (સંજ્ઞા. 'મહમ્મદ ઇકબાલ')

**ઇકરામ** ન. [અર.] માન, આદર. (૨) ઇજ્જત, માહાત્મ્ય. (૩) ઇનામ, પારિતોષિક, નવાજેશ

**ઇકરાર** પું. [અર.] હા પાડવી, કબૂલત. (૨) કેફિયત, પ્રતિજ્ઞાપૂર્વક કરાયેલો યા લખાયેલો મંજૂર, એકરાર, સોગંદનામું

**ઇકરાર-નામું** ન. [+ જુઓ 'નામું'.] કરારનામું, કબૂલતનો લેખ. (૨) સોગંદનામું, 'એફિડેવિટ'

**ઇકરાર-પત્ર** પું. [+ સં., ન.] દસ્તાવેજ

**ઇકરારી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કબૂલાત આપનાર. (૨) પ્રતિજ્ઞા ઉપર એકરાર કરનાર

**ઇ-કાર** પું. [સં.] 'ઇ' વર્ણ. (૨) 'ઇ' ઉચ્ચારણ

**ઇકારાંત** (-રાન્ત) વિ. [+ સં. अन्त] જેને છેડે 'ઇ' વર્ણ છે તેવું (શબ્દ કે પદ)

**ઇકોતરી,-રો, ઇકોતેર,-રો** જુઓ 'એકોતરી,-રો'.

**ઇકોનૉમિસ્ટ** વિ. [અં.] અર્થશાસ્ત્રી

**ઇકોનૉમી** સ્ત્રી. [અં.] અર્થશાસ્ત્ર. (૨) (લા.) કરકસર

**ઇક્વિનૉક્સ** પું. [અં.] સૂર્ય પૃથ્વીની કલ્પિત ધરીની વચમાં બરોબર કાટખૂણે આવી રહે તેવો સમય (જ્યારે રાતદિવસ સરખાં થઈ રહે છે. તા. ૨૧મી માર્ચ અને ૨૧મી સપ્ટેમ્બર નો તે તે દિવસ)

**ઇક્કડ** સ્ત્રી. [સં. इक्कट પું. > પ્રા. इक्कड તત્સમ] શણની જાતનો ચારથી છ ફૂટ ઊંચો ઊગતો એક જંગલી છોડ

**ઇક્વેટોરિયલ** ન. [અં.] ખગોળનું એક યંત્ર (જેને દૂરબીન સાથે જોડી ખગોળનું દર્શન સાધી શકાય છે.)

**ઇક્ષુ** સ્ત્રી. [સં.] શેરડી (છોડ)

**ઇક્ષુ-કાંડ** (-કાણ્ડ) પું. [સં.] શેરડીની કાતળી, પેરાઈ. (૨) શેરડીનો સાંઠો

**ઇક્ષુકીય** વિ. [સં.] શેરડીને લગતું [પેરાઈ

**ઇક્ષુ-ગંડિકા** (-ગણ્ડિકા) સ્ત્રી. [સં.] શેરડીનો ટુકડો, ગંડેરી,

**ઇક્ષુ-ગંધ** (-ગન્ધ) પું. [સં.] શેરડીની સુવાસ. (૨) એખરો એ નામની વનસ્પતિ

**ઇક્ષુ-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [સં.] શેરડીનો સાંઠો

**ઇક્ષુ-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] શેરડી પીલવાનું યંત્ર, ચિચોડો

**ઇક્ષુ-રસ** પું. [સં.] શેરડીનો રસ

**ઇક્ષુ-શર્કરા** સ્ત્રી. [સં.] ખાંડ. (૨) સાકર

**ઇક્ષુ-સાર** પું. [સં.] ગોળ [રાજા. (સંજ્ઞા.)

**ઇક્ષ્વાકુ** પું. [સં.] પૌરાણિક દૃષ્ટિએ સૂર્યવંશનો પહેલો

**ઇક્ષ્વાકુ-વંશ** (-વંશ) પું. [સં.] ઇક્ષ્વાકુનો વંશ, સૂર્યવંશ

**ઇખલાક** પું. [અર. અખ્લાક્] સભ્યતા, વિનય. (૨) સારો સ્વભાવ [મોહબ્બત. (૩) સંપ, ગાઢ સંબંધ

**ઇખલાસ** પું. [અર.] નિર્મળ પ્રેમ. (૨) દોસ્તી, મૈત્રી, પ્યાર,

**ઇખ્તિલાત** પું. [અર.] મૈત્રી, સ્નેહ

**ઇખ્તિલાફ** પું. [અર.] વિરોધ. (૨) જુદાઈ. (૩) દ્વેષ

**ઇખ્તેસાર** પું. [અર.] મુખ્તેસર હેવાલ. (૨) ટૂંકી નોંધ

**ઇચકબાંડી** સ્ત્રી. એક રમત

**ઇચાવવું, ઇચાવું** જુઓ 'ઇચ્છવું'માં.

**ઇચ્છન-ધારા** સ્ત્રી. [સં अविच्छिन्न + સં.] અવિચ્છિન્ન ધાર, અતૂટ ધાર. (૨) અભિષેક-પાત્ર

**ઇચ્છનીય** વિ. [સં. इष् ધાતુનું एषणीय છે, આદેશાત્મક इच्छ्-ને ધાતુ માની ગુ. માં ઊભું કરવામાં આવેલું વિ. કૃ.] ઇચ્છવા યોગ્ય

**ઇચ્છવું** સ. ક્રિ. [સં. इष् નો આદેશ इच्छ्,-તત્સમ] ઇચ્છા કરવી, મરજી કરવી, વાંછવું, ચાહવું. (૨) આશા રાખવી, ઉમેદ બાંધવી. (૩) (લા.) માગવું. **ઇચ્છાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઇચ્છાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઇચ્છા** સ્ત્રી. [સં.] એષણા, અભિલાષ, વાંછા, મરજી, રુચિ. (૨) આશા, ઉમેદ. (૩) વાસના, કામના. (૪) (લા.) માગણી. [૦પૂરી પાડવી (રૂ. પ્ર.) સંતોષ આપવો. ૦માં આવે તેમ કરવું (રૂ. પ્ર.) ગમે તેમ વર્તવું.] [વર્તન

**ઇચ્છાચાર** પું. [+ સં. आचार] મરજીમાં આવે તે પ્રમાણેનું

**ઇચ્છાચારી** વિ. [સં. પું.] મરજીમાં આવે તે પ્રમાણે વર્તનારું, સ્વેચ્છાચારી. (૨) સ્વતંત્ર સ્વભાવનું. (૩) જક્કી, જિદ્દી, દુરાગ્રહી, હઠીલું

**ઇચ્છા-જન્ય** વિ. [સં.] મરજીમાંથી ઊભું થાય તેવું

**ઇચ્છાતુર** વિ. [+ સં. आतुर] પ્રબળ ઇચ્છા ધરાવનારું

**ઇચ્છા-દાન** ન. [સં.] સામા માણસને ગમે તેવા પ્રકારનું અપાતું દાન

**ઇચ્છાધીન** વિ. [+ સં. अधीन] મરજી પ્રમાણેનું, મનગમતું, ઇચ્છાનુસારી. (૨) મનસ્વી, નિયમહીન, 'આર્બિટ્રરી'

**ઇચ્છાધીન-તા,** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] ઇચ્છાધીનપણું, ઇચ્છા-સ્વાતંત્ર્ય

**ઇચ્છા-નિવૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ભોગતૃષ્ણા છોડી દેવાપણું [ગમતું

**ઇચ્છાનુકૂલ(-ળ)** વિ. [+ સં. अनु-कूल] ઇચ્છા પ્રમાણેનું,

**ઇચ્છાનુરૂપ** વિ. [+ સં अनुरूप] મન ફાવે તેવું

**ઇચ્છાનુસાર** ક્રિ. વિ. [+ સં. अनुसार] મરજી માફક, મનગમતી રીતે

**ઇચ્છાનુસારી** વિ. [સં., પું.] ઇચ્છા પ્રમાણેનું

**ઇચ્છા-ન્યાય** પું. [સં.] આપખુદ ફેંસલો, મરજી એ જ કાયદો
**ઇચ્છાન્વિત** વિ. [+સં. अन्वित] ઇચ્છાવાળું. (૨) આશાભર્યું
**ઇચ્છા-પત્ર** ન. [સં.] મૃત્યુ-પત્ર, વસિયતનામું, 'વિલ'
**ઇચ્છા-પરિમાણ** ન. [સં.] મનઃકામનાની હદ બાંધવા સંબંધી શ્રાવકનું પાંચમું વ્રત. (જૈન.) [(૨) ઇરાદાપૂર્વક, જાણી જોઈ ને
**ઇચ્છા-પુરઃસર** ક્રિ. વિ. [સં.] મરજી મુજબ, આપખુશીથી.
**ઇચ્છા-પૂર્તિ** સ્ત્રી. [સં.] આશા પાર પડવાપણું
**ઇચ્છા-પૂર્વક** ક્રિ.વિ. [સં.] ઇચ્છા-પુરઃસર, ઇચ્છાથી, મરજીથી
**ઇચ્છા-પ્રેરિત** વિ. [સં.] મરજીને લીધે થતું
**ઇચ્છા-ફલ(-ળ)** ન. [સં.] ધારેલું પરિણામ. (૨) ત્રિરાશિમાં શોધી કાઢવામાં આવતી ચોથી સંખ્યા. (ગ.)
**ઇચ્છા-બલ(-ળ)** ન. [સં.] ઇચ્છા-શક્તિ, 'વિલ-પાવર'
**ઇચ્છા-ભેદી** વિ. [સં., પું.] જેટલા જુલાબની જરૂર હોય તેટલા આપનારું (ઔષધ) [ભોજન
**ઇચ્છા-ભોજન** ન. [સં.] રુચિ પ્રમાણેનું જમવાનું, મનગમતું
**ઇચ્છા-મરણ** ન. [સં.] ધારેલે સમયે પોતાની ઇચ્છાથી થતું મૃત્યુ [લાવનારું
**ઇચ્છામરણી** વિ. [સં., પું.] ઇચ્છા પ્રમાણે પોતાનું મરણ
**ઇચ્છામૂલત્વ-વાદ** પું. [સં.] જુઓ 'ઇચ્છા-વાદ'.
**ઇચ્છામૂલત્વવાદી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'ઇચ્છાવાદી.'
**ઇચ્છા-રાહિત્ય** ન. [સં.] ઇચ્છાનો સર્વથા અભાવ, નિરિચ્છ દશા
**ઇચ્છાર્થક** વિ. [+સં. अर्थ+क] ઇચ્છાનો અર્થ બતાવનારું.(વ્યા.)
**ઇચ્છા-લગ્ન** ન. [સં.] પોતાની ઇચ્છા પ્રમાણે વર કે કન્યાનું અન્ય કન્યા કે વર સાથેનું જોડાણ, ઇચ્છા-વિવાહ
**ઇચ્છા-વર** પું. [સં.] કન્યાએ પોતાની મરજી માફક પસંદ કરેલો પતિ
**ઇચ્છાવવું** જુઓ 'ઇચ્છવું'માં. [(વ્યા.)
**ઇચ્છા-વાચક** વિ. [સં.] ઇચ્છાનો અર્થ બતાવનારું, ઇચ્છાર્થક.
**ઇચ્છા-વાદ** પું. [સં.] માણસનાં વૃદ્ધિ અને અનુભવમાં તેમજ વિશ્વનાં બંધારણ અને વિકાસમાં ઇચ્છા એ નિયામક છે એવો વાદ-સિદ્ધાંત, ઇચ્છામૂલત્વ-વાદ
**ઇચ્છાવાદી** વિ. [સં., પું.] ઇચ્છાવાદમાં માનનારું
**ઇચ્છા-વિચાર** પું. [સં.] ઇચ્છાને વશ થઈ ને કરવામાં આવતી વિચારણા, 'વિશફુલ થિંકિંગ'
**ઇચ્છા-વિવાહ** પું. [સં.] જુઓ 'ઇચ્છા-લગ્ન'.
**ઇચ્છા-વિહીન** વિ. [સં.] ઇચ્છા નથી તેવું, નિરિચ્છ
**ઇચ્છાવિહીન-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઇચ્છાનો સર્વથા અભાવ
**ઇચ્છાવું** જુઓ 'ઇચ્છવું'માં.
**ઇચ્છા-વ્યાપાર** પું. [સં.] વિચાર-શક્તિની પ્રવૃત્તિ, સંકલ્પ કરવાપણું, 'વૉલિશન' (મ.ન.)
**ઇચ્છા-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ઇચ્છા-બળ, 'વિલ-પાવર'
**ઇચ્છા-સ્વયંવર** (-સ્વયઁવર) પું. [સં.] જુઓ 'ઇચ્છા-વર'. (૨) કન્યાની ઇચ્છા પ્રમાણે પતિ પસંદ કરવાનો સમારંભ
**ઇચ્છા-સ્વાતંત્ર્ય** (-તન્ત્ર્ય) ન. [સં.] મરજી માફક વર્તવાપણું, ઇચ્છાધીન-તા
**ઇચ્છાસ્વાતંત્ર્ય-વાદ** પું. [સં.] જુઓ 'ઇચ્છા-વાદ'.
**ઇચ્છાસ્વાતંત્ર્યવાદી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'ઇચ્છાવાદી'.
**ઇચ્છાંક** (ઇચ્છાઙ્ક) પું. [+સં. अङ्क] ઇષ્ટ—ધારેલો આંકડો. (૨) ત્રિરાશિનું ચોથું જવાબ-રૂપ પદ. (ગ.)
**ઇચ્છાંકુર** (ઇચ્છાઙ્કુર) પું. [+સં. अङ्कुर] ઇચ્છાનો થતો પ્રાથમિક ફણગો, ઇચ્છાનો આરંભ [ઇચ્છેલું
**ઇચ્છિત** વિ. [સં. इष् ધાતુના આદેશ इच्छ् ઉપરથી + સં. इत કૃ. પ્ર. લાગ્યે સંસ્કૃતનો આભાસ કરાવનારું ભૂ. કૃ.] ઇષ્ટ
**ઇચ્છિતાનુગત** વિ. [+સં. अनुगत] મરજી મુજબનું
**ઇચ્છુ(૦ક)** વિ. [સં.] ઇચ્છા કરનારું
**ઇજન** ન. [અર. 'ઇજ્ન્' –રજા, પરવાનગી] નોતરું, નિમંત્રણ
**ઇજનેર** પું. [અં. એન્જિનિયર્] યંત્રવિદ્યા—વીજળીવિદ્યા—સ્થાપત્યવિદ્યા વગેરે તે તે વિષયનો નિષ્ણાત
**ઇજનેર-ખાતું** ન. [+જુઓ 'ખાતું'.] ઇજનેરનું કાર્યાલય
**ઇજનેરી**[1] સ્ત્રી. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઇજનેરની કામગીરી
**ઇજનેરી**[2] વિ. [+ગુ. 'ઈ' સ્વામિત્વવાચક ત. પ્ર.] ઇજનેરને લગતું
**ઇજનેરું** ન. [+ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (નિંદાર્થે) ઇજનેરી કામગીરી
**ઇજમાલ** પું. [અર.] સંક્ષેપ, સંક્ષિપ્ત રૂપ, ટૂંક-વાણી
**ઇજમાલી** વિ. [+ફા. 'ઈ' પ્ર., ઉર્દૂમાં વિકસેલો અર્થ] સહિયારું, મજિયારી માલિકીવાળું, ભાગ પાડ્યા વગરનું એકથી વધુની માલિકીનું. [૦મહલત (રૂ. પ્ર.) સહિયારી જાગીર]
**ઇજરાવવું, ઇજરાવાવું** જુઓ 'ઇજરાવું' અને 'ઈજરાવું'માં.
**ઇ(-ઈ)જરાવું** જુઓ 'હિજરાવું'. **ઈજરાવાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઈજરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઇજલાસ** સ્ત્રી. [અર.] બેઠક, સભા. (૨) જલસો
**ઇજલાસ-નિશાન** પું. [+ફા., પરંતુ આ શબ્દ આ અર્થમાં ફા. માં નથી.] સભ્ય. (૨) સામંત–સરદાર–નવાબ જેવા દરજ્જાના પુરુષ માટે વપરાતો માનવાચક શબ્દ
**ઇજાજ(-ઝ)ત** સ્ત્રી. [અર. ઇજાઝત્] પરવાનગી, રજા. (૨) મંજૂરી. (૩) અનુમતિ, સંમતિ. (૪) પરવાનો
**ઇજાફત** સ્ત્રી. [અર. ઇદાફત્] જોડી દેવું એ, ખાલસા કરવું એ. (૨) ઉમેરો, વધારો, સમાવેશ
**ઇજાફત-ખાતું** ન. [+જુઓ 'ખાતું'. આ સમાસ ગુ. માં ઊભો થયો છે.] નજરાણા-ખાતું, નજરાણાં એકઠાં કરતું ખાતું
**ઇજાફત-ગામ** ન. [+જુઓ 'ગામ'.] ઇનામી ગામ કે વતન
**ઇજાફો** પું. [અર. ઇદાફહ્] ઇજાફત, ઉમેરો, વધારો, 'ઇન્ક્રિમેન્ટ'. (૨) ખર્ચ કર્યા પછી વધેલું ધન, બચત
**ઇજાર** સ્ત્રી. [અર. ઇઝાર્] સુરવાલ, પાયજામો, ચોરણો. (૨) સૂથણો, લેંઘો. (૩) (ગુ. માં) મુસ્લિમ પંજાબી અને સિંધી સ્ત્રીઓની ચોરણી
**ઇજાર-બંધ** (બન્ધ) પું. [+સં.] ચોરણા-ચોરણી—ઇજારની નાડી, નાડું. (૨) કમરપટો
**ઇજાર(-રે)-દાર** વિ. [અર. 'ઇજારહ્' + 'ઈ' + ફા. 'દાર' પ્ર.] ઇજારો રાખનારું, પટ્ટે રાખનારું, મુકતેદાર, સનદી
**ઇજારદારી** સ્ત્રી. [+ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] ઇજારો રાખવાનો ધંધો. (૨) (લા.) સ્વાયત્ત હક્ક [વહીવટ કરવાની રીત
**ઇજારા-પદ્ધતિ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઇજારો' + સં.] ઇજારો આપીને
**ઇજારેદાર** જુઓ 'ઇજાર-દાર'.
**ઇજારો** પું. [અર. ઇજારહ્] ઠરાવેલી શરત પ્રમાણે કોઈ

હક્કનો એકહથ્થુ ભોગવટો, ઠેકો, સનદ, 'મૉનોપોલી'
**ઇજિપ્ત** પું. [અં.] પૂર્વ આફ્રિકામાં નાઇલ નદી કેંદ્રમાં છે તેવો દેશ, મિસર દેશ. (સંજ્ઞા.) [ઇજિપ્ત દેશનું
**ઇજિપ્શિયન** વિ. [અં.] ઇજિપ્ત દેશને લગતું, મિસરી,
**ઇજ્જત** સ્ત્રી. [અર. ઇઝ્ઝત્] પ્રતિષ્ઠા, આબરૂ. (૨) સ્ત્રીનું શિયળ. [**૦આપવી, ૦કરવી** (રૂ.પ્ર.) માન આપવું. **૦જવી, ૦ના કાંકરા થવા** (રૂ. પ્ર.) આબરૂ જવી. **૦લેવી** (રૂ.પ્ર.) આબરૂ લેવી, બળાત્કાર કરવો]
**ઇજ્જત(-તે)-આસાર** વિ. [+અર. ઇ + આસાર્] આબરૂદાર, પ્રતિષ્ઠિત [મોભાવાળું
**ઇજ્જત-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] આબરૂદાર, પ્રતિષ્ઠિત,
**ઇજ્જતે-આસાર** જુઓ 'ઇજ્જત-આસાર'. [કરાવા યોગ્ય
**ઇજ્ય** વિ. [સં.] યજન કરાવા યોગ્ય. (૨) પૂજનીય, પૂજ્ય
**ઇજ્યા** સ્ત્રી. [સં.] યજન-ક્રિયા. (૨) પૂજા, અર્ચા. (૩) ઉપાસન
**ઇજ્યા-શીલ** વિ. [સં.] હમેશાં યજ્ઞ કરવાના સ્વભાવનું
**ઇઝમ**[1] પું. [અર. ઇઝ્મ્] વિચાર, મત
**ઇઝમ**[2] ન. [અં.] ધર્મ-સિદ્ધાંત
**ઇઝમેંટ** (-મેન્ટ) પું. [અં.] સુખાધિકાર, ભોગવટાનો હક્ક
**ઇઝરાઇ(-ય)લ** પું. [અર. ઇસ્રાઇલ્] યહૂદી લોકોનો મૂળ પુરુષ હઝરત યાકૂબ (અલ્લાહનો માનીતો હોવાથી). (સંજ્ઞા). (૨) યહૂદી લોકોનો દેશ. (સંજ્ઞા.)
**ઇઝહાર** પું. [અર.] જાહેર રીતે પ્રગટ કરેલી હકીકત, જાહેરનામું, નિવેદન, 'ડેક્લેરેશન'. (૨) જુબાની, ગવાહી
**ઇઝહાર-નવીસ** વિ. [+ ફા., ભારતમાં વપરાતો] જુબાની કે નિવેદન લખી લેનારું
**ઇઝહાર-નામું** ન. [+ જુઓ 'નામું'.] આવેદનપત્ર, જાહેરનામું
**ઇટલી** પું. [અં.] પ્રાચીન કાળના રોમ-એથેન્સ વગેરેનો આજનો યુરોપનો એક પ્રદેશ, ઇટાલી. (સંજ્ઞા.)
**ઇટાલિયન** વિ. [અં.] ઇટલી દેશનું—દેશને લગતું
**ઇટા(-ટે)લિક** વિ. [અં.] ઇટાલિયન. (૨) મરોડદાર અક્ષરોવાળી યુરોપિયન-અંગ્રેજી (લિપિ). (૩) સ્ત્રી. ઇટલીની ભાષા
**ઇટાલી** જુઓ 'ઇટલી'.
**ઇટાળી** જુઓ 'ઈંટાળી'. [મચી રહેલું]
**ઇટિયાણ** ન. [ગ્રા.] કકલાણ. [**૦મળવું** (રૂ. પ્ર.) કકલાણ
**ઇટેલિક** જુઓ 'ઇટાલિક'.
**ઇટો-પીટો** પું. [ગ્રા.] એક પ્રકારની રમત
**ઇટ્ટા** પું., બ.વ., **-ટ્ટી** સ્ત્રી. [ગ્રા.] દોસ્તીનો ભંગ, અક્કા, કટ્ટી. (૨) (લા.) શત્રુતા
**ઇટ્ઠા(-ઠ્ઠા)સી(-શી)** જુઓ 'ઇઠાસી'.
**ઇટ્ઠા(-ઠ્ઠા)સી(-શી)-મું** જુઓ 'ઇઠાસી-મું'.
**ઇટ્ઠો(-ઠ્ઠો)ત(-તે)ર** જુઓ 'ઇઠોતર'.
**ઇટ્ઠો(-ઠ્ઠો)ત(-તે)ર-મું** જુઓ 'ઇઠોતર-મું'.
**ઇડલાવવું, ઇડલાવાવું** જુઓ 'ઈંડલાવું' માં.
**ઇઠા(-ટ્ઠા,-ઠ્ઠા,-ડ્યા)સી(-શી)** જુઓ 'અઠાસી'.
**ઇઠા(-ટ્ઠા,-ઠ્ઠા,-ડ્યા)સી(-શી)-મું** જુઓ 'અઠાસી'-મું'.
**ઇઠો(-ટ્ઠો-ઠ્ઠો,-ડ્યો)ત(-તે)ર** જુઓ 'અઠોતેર'.
**ઇઠો(-ટ્ઠો,ઠ્ઠો,-ડ્યો)ત(-તે)ર-મું** જુઓ 'અઠોતેર-મું'.

**ઇડરિયો ગઢ** પું. ['ઇડર' સાબરકાંઠામાં આવેલું એક પહાડી કિલ્લાવાળું ઐતિહાસિક નગર કે જ્યાં રાઠોડોની રાજધાની હતી. એનો ગઢ જીતવો ભારે મુશ્કેલ ગણાતો એ ઉપરથી + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર. + જુઓ 'ગઢ'.] (લા.) કરવામાં મુશ્કેલ કામ
**ઇડરિયો રાય** પું. [જુઓ 'રાય'.] (લા.) ખોટો અને બીકણ માણસ
**ઇડ-લીંબુ** ન. [જુઓ 'લીંબુ'.] ખડબચડી છાલવાળાં મધ્યમ કદનાં લીંબુની એક જાત. (૨) નારંગીથી પણ મોટાં થતાં લીંબુની એક જાત, ગલ્લડ-લીંબુ
**ઇડ-લીંબુડી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] બેઉ પ્રકારનાં એ લીંબુનો તે તે છોડ કે ઝાડ
**ઇડા** સ્ત્રી. [સં.] યોગશાસ્ત્ર અનુસાર ત્રણ નાડીઓમાંની જમણી બાજુની શ્વાસની નાડી. (યોગ.)
**ઇડા(-ડી)-પીડા(-ડી)** સ્ત્રી. [સં. 'પીડા'નો દ્વિર્ભાવ] પીડા, ઉપદ્રવ. (૨) ચિંતા [થી તહીં
**ઇતઉત** ક્રિ.વિ. [સં. इतः + अमुत्र; મજ.] અહીંતહીં, અહીં-
**ઇતકાદ** પું. [અર. ઇઅ્તિકાદ્] શ્રદ્ધા, વિશ્વાસ, યકીન
**ઇતબાર** પું. [અર. ઇઅ્તિબાર્. વિચાર કરવો, બારીકીથી જોવું, પણ ફા.માં.] વિશ્વાસ, ભરોસો, શ્રદ્ધા [પ્રામાણિક
**ઇતબારી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ.' ત.પ્ર.] ભરોસા લાયક, વિશ્વાસુ,
**ઇતમામ**[1] વિ. [અર.] તમામ, પૂરેપૂરું, બધું જ
**ઇતમામ**[2] પું. [અર. ઇહ્તિમામ્; ઇરાદો કરવો, નિશ્ચય કરવો. ઉર્દૂમાં અર્થ : બંદોબસ્ત, વ્યવસ્થા. ગુ.માં :] સરંજામ. (૨) રસાલો. (૩) ખટલો
**ઇતર**[1] વિ. [સં., સર્વ.] ભિન્ન, જુદું, બીજું. (૨) ફાલતુ, અન્ય કોઈ પણ. (૩) બહારનું, 'એક્સ્ટ્રા'. (૪) (લા.) ક્ષુલ્લક
**ઇતર**[2] સ્ત્રી. [અર. 'ઇજિતરાઅ્' હિંમત કરવી; શૌર્યનો આવેગ; નિર્લજ્જતા] મિથ્યા મોટાઈ. (૨) આછકલાપણું
**ઇતરડી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ઇતરડો[1]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] અતરડી, કાનસ
**ઇતરડી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'ઇતરડો[2]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ઢોરના શરીરે વળગતી એક જીવાત, ઇતડી, નાનો ગિંગોડો
**ઇતરડો**[1] પું. મોટો અતરડો, મોટો અડતરો, મોટી કાનસ, 'ફાઈલ'
**ઇતરડો**[2] પું. મોટો ગિંગોડો
**ઇતરેતઃ** ક્રિ.વિ. [સં.] કોઈ બીજે ઠેકાણેથી. (૨) જુદી રીતે
**ઇતરત્ર** ક્રિ.વિ. [સં.] કોઈ જુદે જ સ્થળે, અન્યત્ર
**ઇતરથા** ક્રિ.વિ. [સં.] અન્ય પ્રકારે, અન્યથા, નહિતો
**ઇતરધર્મી** વિ. [સં. પું.] બીજો ધર્મ પાળનારું, અન્ય ધર્મનું, વિધર્મી
**ઇતર-પ્રવૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ચાલુ ઉપરાંત બીજું કામકાજ. (૨) શાળા-મહાશાળાઓમાં નાટક વગેરે કાર્યક્રમો રાખવા એ
**ઇતર-પ્રાંતી** (-પ્રાન્તી) વિ. [સં., પું.], **-તીય** વિ. [સં.] પોતાના સિવાયના કોઈ બીજા પ્રાંતનું, પરપ્રાંતીય
**ઇતર-વર્ણું** વિ. [સં. + वर्ण + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] પોતાના સિવાયના કોઈ બીજા વર્ણનું, પરજાતીય, વિજાતીય
**ઇતર-વાચન** ન. [સં.] પાઠ્ય પુસ્તકો અને ચાલુ વાચનનાં પુસ્તકો ઉપરાંતનાં પુસ્તક વાંચવાની ક્રિયા, 'એક્સ્ટ્રા રીડિંગ'

**ઇતરાઈ**[1] સ્રી. [જુઓ 'ઇતર[1]'+ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] ઇતર-પણું, જુદાઈ, અલગ રહેવાપણું. (૨) ચાલુ રિવાજથી જુદા પડવાપણું. (૩) (લા.) આછકલાઈ. (૪) વધુ પડતો દેખાવ કરવાનો ઉમંગ

**ઇતરાઈ**[2] સ્રી. [જુઓ 'ઇતર[2]' + ગુ. 'આઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ઇતર[2].'

**ઇતરાજ** વિ. [અર. 'ઇઅ્તિરાદ્'–સામે આવવું, ભૂલ કાઢવી, વિરોધ કરવો] નાખુશ, અપ્રસન્ન. (૨) ખફા

**ઇતરાજી** સ્રી. [+ ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] નાખુશી, અપ્રસન્નતા. (૨) ખફા મરજી, અકૃપા. (૩) ખોફ [ 'ઇતરાઈ.[1]'

**ઇતરાટ** પું. [જુઓ 'ઇતર[1]' ગુ. 'આટ' ત.પ્ર.] જુઓ

**ઇતરાવવું, ઇતરાવાવું** જુઓ 'ઇતરાવું'માં.

**ઇતરાવું** અ.ક્રિ. [સં. इतर તત્સમ, ના.ધા.] પોતે જુદું છે એમ મતાવવું. (૨) ચાલુ રીતરિવાજથી જુદા પડી વધારે કરવું. (૩) (લા.) મોટાઈ બતાવવી. **ઇતરાવાવું** ભાવે.,ક્રિ. **ઇતરાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ. [બીજાનો આશરો

**ઇતરાશ્રય** પું. [સં. इतर + સં. आश्रय] અન્યનો આધાર,

**ઇતરે-જન** ન., બ.વ. [સં. इतरे जनाः] બીજા માણસો. (૨) જનસમૂહ, જનતા, 'માસ' (દ.બા.)

**ઇતરેતર** વિ. [સં. इतर+इतर] બીજું બીજું. (૨) જુદું જુદું. (૩) બંને પદોની વાક્યમાં સ્વતંત્ર કિંમત હોય એ રીતે જોડાઈને રહેલો (દ્વંદ્વ સમાસ). (વ્યા.)

**ઇતરેતરાભાવ** પું. [+સં. अ–भाव] એકના ગુણ બીજામાં ન હોવાપણું. (તર્ક.)

**ઇતરેતરાશ્રય** પું. [+સં. आश्रय] એક-બીજાનો આશ્રય, અન્યોન્યાશ્રય, એક-બીજાનો ટેકો. (૨) એક પ્રકારનો દોષ. (તર્ક.) [ણાથી ઊભું થનારું, 'ડેરિવેટિવ' (ઉ.જો.)

**ઇતરોત્થ** વિ. [સં. इतर + उत्थ] બીજેથી મળેલા પ્રેર-

**ઇતલાખ** પું. [અર. ઇત્લાક્] બંધનમાંથી મુક્તિ. (૨) છૂટાછેડા આપવા એ, તલ્લાક આપવી એ, તલ્લાક. (૩) સરકારી ખર્ચે સરદારો પાસે રહેતો સિપાઈ. (૪) વિ. જુદું, છૂટું

**ઇતલાખી** સ્રી. [ફા. + 'ઈ' પ્રત્યય] દોસ્તી, મૈત્રી

**ઇતવાર** પું. [સં. आदित्य-वार > પ્રા. आइतवार, જુઓ 'આતવાર'.] આતવાર, રવિવાર. (સંજ્ઞા.)

**ઇતવારી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઇતવારને લગતું. ['ઇતવારી બજાર' પછી હિંદીમાં બજારને માટે 'ઇતવારી']

**ઇતસ્તતઃ** ક્રિ.વિ. [સં.] અહીંથી તહીં, આમ-તેમ, જ્યાં -ત્યાં

**ઇતઃપર** ક્રિ.વિ. [સં. इतः + परम्] હવે પછી

**ઇતિ** ક્રિ.વિ. [સં.] એ પ્રમાણે [સામાન્ય રીતે વાક્યાંતે]. (૨) પછી ગુ.માં અર્થવિકાસ :] સ્રી. અંત, છેડો, સમાપ્તિ, પૂર્ણતા

**ઇતિ-કર્તવ્ય** ન. [સં.] ફરજ તરીકે કરવાનું કામ

**ઇતિકર્તવ્ય-તા** સ્રી. [સં.] ફરજ તરીકે અવશ્ય કરવાપણું. (૨) ફરજ. (૩) કૃતકૃત્યતા

**ઇતિ-કૃતમ્** ક્રિ. વિ. [સં.] પૂર્ણ

**ઇતિ-માત્ર** વિ. [સં.] આટલું જ

**ઇતિમાદ** પું. [અર. ઇઅ્તિમાદ્] વિશ્વાસ, ભરોસો, યકીન

**ઇતિમાદી** વિ. [+ ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] વિશ્વાસ રાખવાલાયક, ભરોસાદાર [દર્શન, સમાપ્તિ-દૃશ્ય, 'એપિલોગ' (બ.ક.ઠા.)

**ઇતિ-લેખ** પું. [સં.] નાટ્યકૃતિને અંતે આવતું દૃશ્ય, સમાપ્તિ-

**ઇતિ-વૃત્ત** ન. [સં.] બનાવ, બીના, (૨) નાટક કે કથાનો મૂળ વિષય, વસ્તુ. (નાટ્ય.) (૩) બનેલી હકીકતનું બયાન, ઇતિહાસ

**ઇતિ-શમ્ , ઇતિ-શિવમ્** ક્રિ.વિ. [સં.] ગ્રંથાંતે શાંતિ, કલ્યાણ

**ઇતિ-શ્રી** સ્રી. [સં. ગ્રંથાંતે इति श्री... કર્તા અને ગ્રંથનું નામ લખાતું એ ઉપરથી ગુ.માં.] ગ્રંથની સમાપ્તિ, પુષ્પિકા. (૨) (લા.) કોઈ પણ કાર્યની પૂર્ણતા, સમાપ્તિ. (૩) મૃત્યુ

**ઇતિ-સિદ્ધમ્** ક્રિ.વિ. [સં.] એ પ્રમાણે પુરવાર થઈ ચૂક્યું (ગણિત વગેરેમાં)

**ઇતિહાસ** પું. [+સં. ह + आस (હતું)-આ પ્રમાણે હતું.] આપણા સમય પૂર્વેનું જે કાંઈ બન્યું હોય તેની તફસીલ, તવારીખ, ભૂતકાળનો વૃત્તાંત

**ઇતિહાસ-કાર** વિ. [સં.] ઇતિહાસનું સંશોધન કરી ગ્રંથ લેખ વગેરે લખનાર. (૨) ઇતિહાસમાં નોંધવા પાત્ર બને તેવું પરાક્રમ વગેરે કરનારું

**ઇતિહાસ-ક્રાંતિ** (-ક્રાન્તિ) સ્રી. [સં.] કાલદોષ, સમયને લગતી ગરબડ, 'એનેક્રોનિઝમ'

**ઇતિહાસ-ખોજ** સ્રી. [+ જુઓ 'ખોજ.'] ઇતિહાસને ખોળી કાઢવાની ક્રિયા, ઇતિહાસ-સંશોધન

**ઇતિહાસ-ગુચ્છ** પું. [સં.] પુસ્તકાલયના ઇતિહાસના ગ્રંથોનો સમૂહ, ઇતિહાસ-વિભાગ

**ઇતિહાસ-ગ્રંથ** (-ગ્રન્થ) પું. [સં.] ઇતિહાસની વિગત આપતું પુસ્તક, ભૂતકાળના બનાવો વગેરેની નોંધપોથી

**ઇતિહાસ-જ્ઞ** વિ. [સં], **-જ્ઞાતા** વિ. [સં. પું.,] ઇતિહાસનું જ્ઞાન ધરાવનાર, ઇતિહાસ-વિદ

**ઇતિહાસ-પટ** પું. [સં.] ઇતિહાસ-રૂપી તકતો

**ઇતિહાસ-પ્રસિદ્ધ** વિ. [સં.] ઇતિહાસમાં જેના વિશે ઘણું લખાયેલું હોય તેવું [ધરાવનારું, ઇતિહાસ-શોખીન

**ઇતિહાસ-પ્રેમી** વિ. [સં.,પું.] ઇતિહાસના વિષયમાં લાગણી

**ઇતિહાસ-ભ્રમ** પું. [સં.] ઇતિહાસની હોય એ રીતે આપેલી કાલ્પનિક તફસીલ [વિચારણા

**ઇતિહાસ-મીમાંસા** (-મીમાંસા) સ્રી. [સં.] ઇતિહાસ વિશે

**ઇતિહાસ-મૂલક** વિ. [સં,] જુઓ 'ઇતિહાસ-રંગી.'

**ઇતિહાસ-યાત્રા** સ્રી. [સં.] ઇતિહાસના સંશોધન નિમિત્તે કરવામાં આવતો પ્રવાસ

**ઇતિહાસ-રસિક** વિ. [સં.] ઇતિહાસના વિષયમાં રસ ધરાવનાર

**ઇતિહાસ-રંગી** (-રઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] જેમાં ઇતિહાસનો પાસ છે તેવું, ઇતિહાસ-મૂલક, ઐતિહ્ય-મૂલક [ગ્રંથનો કર્તા

**ઇતિહાસ-લેખક** પું [સં,] ઇતિહાસ લખનારો, ઇતિહાસ-

**ઇતિહાસ-વાણી** વિ. [સં.,પું.] ભૂતકાળના બનાવોથી ભરેલું

**ઇતિહાસ-વિદ** વિ. [ સં. °विद्] ઇતિહાસ-જ્ઞ

**ઇતિહાસ-વિદિત** વિ. [સં.] એવાં પરાક્રમ કર્યાં હોય કે જેનાથી ઇતિહાસનાં મોટા ભાગનાં પાનાં ભરવાં પડે તેવી (વ્યક્તિ કે બીના)

**ઇતિહાસ-વિભાગ** પું. [સં.] જુઓ 'ઇતિહાસ-ગુચ્છ.'

**ઇતિહાસ-વિરોધ** પું. [સં.] સમયની ગણતરીમાં થતી ભૂલ, કાલ-વિપર્યાસ, 'એનેક્રોનિઝમ' (ચં.ન.)

**ઇતિહાસ-વિવેક** પું. [સં.] ભળતી અનેક વાતોમાંથી ઇતિહાસ તારવી લેવાની શક્તિ
**ઇતિહાસ-વિષયક** વિ. [સં.] ઇતિહાસને લગતું
**ઇતિહાસ-વેત્તા** પું. [સં.] ઇતિહાસને શાસ્ત્રવિશુદ્ધ રીતે સમઝનારો વિદ્વાન, શુદ્ધ ઇતિહાસની પરખ કરવાની શક્તિ-વાળો વિદ્વાન
**ઇતિહાસશાસ્ત્ર-વેત્તા** પું.,[સં.] ઇતિહાસ-જ્ઞ, ઇતિહાસ-વિદ
**ઇતિહાસ-શોખીન** (-શૉખીન) વિ. [સં.+જુઓ 'શોખીન'.] જુઓ 'ઇતિહાસ-પ્રેમી.'
**ઇતિહાસ-શોધ, ઇતિહાસ-સંશોધ** (-સંશોધ) પું., **ઇતિહાસ-સંશોધન** (-સંશોધન) ન [સં.] ઇતિહાસના વિષયમાં એની યથાર્થતાની દૃષ્ટિએ કરવામાં આવતી ખોજ [ધન કરનાર
**ઇતિહાસ-સંશોધક** (-સંશોધક) વિ. [સં.] ઇતિહાસ-સંશો-
**ઇતિહાસાતીત** વિ. [+ સં. अतीत] જેના વિશે પ્રાચીનમાં પ્રાચીન માહિતી મળતી હોય તે પહેલાંનું
**ઇતિહાસાત્મક** વિ. [+સં. आत्मन्-क] ઇતિહાસથી ભરેલું
**ઇત્યર્થ** પું. [સં. इति+अर्थ] એ પ્રમાણે કહેવાનો આશય
**ઇત્યલમ્** ક્રિ.વિ. [સં. इति+अलम्] હવે બસ, હાંઉ, ખામોશ
**ઇત્યાદિ, ૦ક** વિ. [+સં. आदि-क] એ પ્રમાણે, પછીનાં, વગેરે
**ઇત્તલા** સ્ત્રી. [અર. ઇત્તલાઅ્] સમાચાર, સૂચના, ખબર
**ઇત્તિકાફ** પું. [અર.] ઇદ્રિય-દમન, સંયમ. (૨) દિવસનો અપવાસ, રોજો
**ઇત્તિફાક** પું. [અર.] મેળ, મેળાપ, સંપ. (૨) એકમતી. (૩) અકસ્માત, અણધાર્યો બનાવ. (૪) શકયતા, સંભવ
**ઇત્તિહાદ** પું. [અર.] એકતા, ઐક્ય, સંપ. (૨) મિત્રતા. (૩) સંધિ, કરાર
**ઇત્તિહામ** પું [અર.] તહોમત, આળ. (૨) શંકા, સંદેહ, શક
**ઇત્થમેવ** ક્રિ.વિ. [સં. इत्थम्+एव] આ પ્રમાણે, આ રીતે જ
**ઇત્થં-ભાવ** (ઇત્થમ્ભાવ) પું. [સં.] આ પ્રમાણે જ થવાપણું
**ઇત્થં-ભૂત** (ઇત્થમ્ભૂત) વિ. [સં.] આ પ્રમાણે થયેલું. (૨) સંજોગોને વશ થઈ ચૂકેલું
**ઇથિયોપિયા** પું. [અં.] પૂર્વ આફ્રિકામાં આવેલો હબસી લોકોનો દેશ, 'એબિસિનિયા'. (સંજ્ઞા).
**ઇથિયોપિયન** વિ. [અં.] ઇથિયોપિયા દેશનું કે દેશને લગતું
**ઇદમપુરી** (૨) વિ. ['ઇદમપુર' + ગુ- 'ઈ' ત. પ્ર.] એ ગામને લગતું (૨) પું. (લા.) ડાબા આંટાવાળો શંખ
**ઇદંતા** (ઇદન્તા) સ્ત્રી. [સં.] સામે બતાવી શકાય તેવું હોવાપણું, 'આ'પણું. (૨) એકસરખાપણું, તાદૃશતા
**ઇદં-તૃતીયમ્** (ઇદમ્-તૃતીયમ્) વિ. [સં.] ત્રીજું જ વળી. (૨) (લા.) ન. લપ, ધતિંગ, નવી ભાંજઘડ. (૩) જુદી જ હકીકત
**ઇધર** ક્રિ. વિ. [હિં., વૈ. સં. इध्र] અહીં
**ઇધર-ઉ(-તિ,-ધુ)ધર**, ક્રિ.વિ. [હિં.] જ્યાં-ત્યાં, ગમે તે સ્થળે
**ઇંધાણ, -ણી** જુઓ 'ઍંધાણ,-ણી'.
**ઇનકાર** જુઓ 'ઇન્કાર'. [ઇનકારાવું પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઇનકારવું** જુઓ 'ઇન્કારવું'. **ઇનકારાવવું** કર્મણિ., ક્રિ.
**ઇનકારાવવું, ઇનકારાવું** જુઓ 'ઇનકારવું'માં.
**ઇનકારિયત** જુઓ 'ઇન્કારિયત.'
**ઇનસાન** જુઓ 'ઇન્સાન'.
**ઇનસાનિયત** જુઓ 'ઇન્સાનિયત'.
**ઇનસાફ** જુઓ 'ઇન્સાફ'.
**ઇનસાફિયો** જુઓ 'ઇન્સાફિયો'.
**ઇનસાફી** જુઓ 'ઇન્સાફી'.
**ઇનામ** ન. [અર. ઇન્-આમ્] ખુશ થઈને આપેલી વસ્તુ, બક્ષિસ, પારિતોષિક, પુરસ્કાર
**ઇનામ-અકરામ** ન. [અર. ઇન્-આમે-ઇક્રામ્] માનભરી ભેટ
**ઇનામ-ઇજાફત** [+ ફા.] બક્ષિસમાં વધારો
**ઇનામ-કચેરી** સ્ત્રી. [+ જુઓ + 'કચેરી'.] બક્ષિસ આપેલી જમીન-સ્થાવર મિલકત વગેરેનાં દસ્તાવેજ કરી આપનારું સરકારી કાર્યાલય, 'ઍલિયેશન ઑફિસ'
**ઇનામ-ચિટ્ઠી(-ઠ્ઠી)** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ચિટ્ઠી (-ઠ્ઠી)'.] ઇનામની સનદ, બક્ષિસ-પત્ર
**ઇનામ-ચોથાઈ** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ચોથાઈ'.] ઇનામી જમીનના ઉત્પન્નમાંથી લેવાતો સરકારી ચોથો હિસ્સો
**ઇનામત** સ્ત્રી. [અર. ઇન્-આમત્] બક્ષિસ, ભેટ. (૨) વેરા વગર આપેલી જમીન
**ઇનામ-તપાસ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઇનામ' + 'તપાસ'.] જમીન-સ્થાવર મિલકત વગેરે ઇનામ અપાયેલી છે કે નહિ એની સરકારી તપાસ, 'ઍલિયેશન ઇન્ક્વાયરી'
**ઇનામ-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] રાજ્ય તરફથી ઇનામી જમીન મળી હોય તેની માલિકી ધરાવનાર
**ઇનામદારી**[1] વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઇનામદારને લગતું, ઇનામી જમીનને લગતું
**ઇનામદારી**[2] સ્ત્રી. [+ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] ઇનામદારપણું, ઇનામ-દારનો હક કે પદવી
**ઇનામ-પટો(-ટ્ટો)** પું. [+ જુઓ 'પટો(-ટ્ટો)'.] ઇનામના ભોગવટા માટે આપેલી સનદ, એવી સનદનો દસ્તાવેજ
**ઇનામ-પટ્ટી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પટ્ટી'.] ઇનામી જમીન ઉપર ખાસ હિસ્સા તરીકે લેવામાં આવતો કર
**ઇનામ-પત્ર** પું. [+ સં., ન.] જુઓ 'ઇનામ-પટો.'
**ઇનામ-પત્રક** ન. [+ સં.] બક્ષિસ અપાયેલ જમીન વગેરેની નોંધપોથી
**ઇનામ-ફે(-ફૈ)ઝાબી** સ્ત્રી. [+ ફા. ફૈઝ-યાબ્., બેશક, ફા.-માં આવો સમાસ નથી.] ઇનામી જમીનનો સરકાર-ધારો, ભેટ તરીકે અપાયેલ જમીન ઉપર સરકારમાં ભરવાનું મહેસૂલ, ઇનામ-સલામી [મેળાવડો
**ઇનામ-સમારંભ** (-રમ્ભ) પું. [+ સં.] ઇનામ આપવાનો
**ઇનામ-સલામી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'સલામી'.] સલામી તરીકે સરકારમાંથી મળેલી જમીન બદલ ભરવો પડતો વેરો. (૨) સલામી દાખલ મહેસૂલ ભરવું પડતું હોય તેવી ઇનામમાં મળેલી જમીન [વગર વંશપરંપરા ચાલતું
**ઇનામિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] સરકાર-ધારો ભર્યા
**ઇનામી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઇનામને લગતું. (૨) ઇનામમાં મળેલું. (૩) બારખલી, આવધિયા, દુમાલા, નામી, સ્વત્વાર્પણી, 'ઍલિયનેટેડ'
**ઇનાયત** સ્ત્રી. [અર.] એનાયત, ભેટ, બક્ષિસ

**ઇનાયત-નામું** ન. [+ જુઓ 'નામું'.] બક્ષિસનો કરી આપેલો પત્ર, બક્ષિસ-પત્ર [ક્ષર

**ઇનિશિયલ** સ્ત્રી. [અં.] પોતાના-પિતાના-અવટંકના આદ્યા-

**ઇનિંગ, -ગ્ઝ** (-નિક્ગ,-નિક્ગ્ઝ) સ્ત્રી. [અં., એ. વ. અને બ. વ.] ક્રિકેટની રમતનો દાવ

**ઇનેમલ** પું. [અં. 'એનૅમલ'] કાચ જેવું અપારદર્શક ચળકતું પડ. (૨) એવું પડ આપનારો પ્રવાહી પદાર્થ. (૩) દાંત ઉપરનું પડ (જે દૂર થતાં પ્રવાહી વગેરેથી દાંત કળે છે.)

**ઇન્કમ** સ્ત્રી. [અં.] આવક

**ઇન્કમ-ટૅક્સ** પું. [અં.] આવક-વેરો, આયપત-વેરો, નોકરિયાત વેપારી વગેરેની આવક ઉપર લેવામાં આવતો સરકારી કર

**ઇન્કાર** પું. [અર.] ના-કબૂલાત

**ઇન્કારવું** સ. ક્રિ. [અર. તત્સમ] ના-કબૂલાત થવું, ઇન્કાર કરવો, ચોખ્ખી ના પાડવી. **ઇન્કારાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઇન્કારાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઇન્કારાવવું, ઇન્કારાવું** જુઓ 'ઇન્કારવું' માં.

**ઇન્કારિયત** સ્ત્રી. [અર. ઇન્કારિય્યત્] ના-કબૂલાત

**ઇન્કિલાબ** પું. [અર.] બળવો, ક્રાંતિ

**ઇન્કિલાબ-ઝિંદાબાદ** (-ઝિન્દાબાદ) કે. પ્ર. [અર.] 'ક્રાંતિ ઘણું જીવો' એવો ઉદ્ગાર

**ઇન્ક્રિમેન્ટ** ન. [અં.] પગારમાં અપાતો વધારો, ઇજાફો

**ઇન્ક્વાયરી** સ્ત્રી. [અં.] ચોરી-ખૂન વગેરે પ્રકારના બધા ગુનાઓમાં કરવામાં આવતી ચોકસાઈ ભરેલી તપાસ

**ઇન્ક્વેસ્ટ** સ્ત્રી. [અં.] તપાસ. (૨) પૂછપરછ. (૩) તજવીજ

**ઇન્ચાર્જ** વિ. [અં.] અવેજીમાં કામ કરનારું

**ઇન્જેક્શન** ન. [અં.] અદાલત તરફથી મળતો મનાઈ-હુકમ. (૨) પિચકારી મારીને પ્રવાહી ઔષધ શરીરમાં દાખલ કરવાની ક્રિયા. (૩) એવી રીતે દાખલ કરવાનું ઔષધ. [૦ આપવું (રૂ. પ્ર.) સોયથી શરીરમાં ઔષધ ચડાવવું. ૦ આવું, ૦ લેવું (રૂ. પ્ર.) સોયથી શરીરમાં ઔષધ ચડાવવા દેવું]

**ઇન્ટર** વિ. [અં.; 'વચલું' 'મધ્યમાંનું' એ અર્થનો પૂર્વગ 'કવચિત્' વિશેષ્યને અભાવે નામ તરીકે પણ]. પું. રેલગાડીમાં બીજા અને ત્રીજા વર્ગની વચ્ચેનો થોડા સમય માટે હતો તે વર્ગ. (૨) યુનિવર્સિટીમાં ચાર વર્ષોના અભ્યાસક્રમમાંનો બીજા વર્ષના અભ્યાસનો વર્ગ, ઇન્ટરમીજિયેટ વર્ગ

**ઇન્ટર-ક્લાસ** પું. [અં.] જુઓ 'ઇન્ટર'ના નામિક અર્થ.

**ઇન્ટર-નૅશનલ** વિ. [અં.] જુદાં જુદાં રાષ્ટ્રો વચ્ચેના સંબંધને લગતું

**ઇન્ટર-પ્રીટર** વિ. [અં.] દુભાષિયાનું કામ કરનાર

**ઇન્ટર-મીજિયેટ** વિ. [અં.] મધ્ય-સ્થિત, વચમાં રહેલું. (૨) પું. કૉલેજમાંનો ઇન્ટરનો વર્ગ

**ઇન્ટરેસ્ટ** ન. [અં.] રસ, મઝા, આનંદ. (૨) લાભદાયી હિસ્સો. (૩) વ્યાજ

**ઇન્ટર્વ્યૂ** પું. [અં.] વાતચીત, મુલાકાત. (૨) નોકરી શોધનારની નોકરી રાખવા માગતા માણસ કે સમિતિ સમક્ષ થતી મુલાકાતમાંની વાતચીત

**ઇન્ટિમેશન** ન. [અં.] સૂચના, ખબર

**ઇન્ટ્રા-વીનસ** વિ. [અં.] હૃદય તરફ મેલું લોહી લઈ જનારી શિરા કે ફસને લગતું

**ઇન્ટ્રા-ઇન્જેક્શન** ન. [અં.] હૃદય તરફ મેલું લોહી લઈ જનારી શિરા કે ફસમાં આપવામાં આવતું ઇન્જેક્શન

**ઇન્ટ્રા-સેરિબ્રલ** વિ. [અં.] મગજ અને કરોડરજ્જુને ઢાંકતી ત્રણમાંની વચલી ચામડીને લગતું [ઇન્જેક્શન

**ઇન્ટ્રા-સેરિબ્રલ-ઇન્જેક્શન** ન. [અં.] એ ચામડીમાં અપાતું

**ઇન્ટ્રા-સ્પાઇનલ** વિ. [અં.] કરોડરજ્જુને લગતું

**ઇન્ટ્રા-સ્પાઇનલ-ઇન્જેક્શન** ન. [અં.] કરોડરજ્જુમાં અપાતું ઇન્જેક્શન

**ઇન્ડસ્ટ્રી** સ્ત્રી. [અં.] ઉદ્યોગ, હુન્નર

**ઇન્ડસ્ટ્રિયલ** વિ. [અં.] ઔદ્યોગિક, હુન્નર-ઉદ્યોગ સંબંધી

**ઇન્ડિકેટર** ન. [અં.] માપ બતાવનાર યંત્ર. (૨) નિર્દેશ કરનારું સાધન

**ઇન્ડિપેન** સ્ત્રી. [અં.] અંદર સાહી પૂરી શકાય તેવી કલમ

**ઇન્ડિપેન્ડન્સ** ન. [અં.] સ્વતંત્રતા, સ્વાતંત્ર્ય. (૨) સ્વરાજ્ય

**ઇન્ડિયમ** ન. [અં.] એક મૂળ ધાતુ. (ર.વિ.)

**ઇન્ડિયા** પું. [અં.; સં. सिन्धु > અવેસ્તા हिन्दु દ્વારા ગ્રીક इन्दु-इन्दस् દ્વારા અં. માં.] હિંદુસ્તાન, સમગ્ર ભારતવર્ષનો વિશાળ પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.) (૨) ભારત અને પાકિસ્તાન છૂટાં પડ્યા પછીનો પાકિસ્તાન-સિલોન-બ્રહ્મદેશ-નેપાળ-ભુતાન-સિક્કિમ-બંગલા દેશ સિવાયનો પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.)

**ઇન્ડિયન** વિ. [સં.] ભારતીય, હિંદી. (૨) પું., ન. ભારતવર્ષ કે ભારત દેશનું વતની [અંક

**ઇન્ડેક્સ** સ્ત્રી. [અં.] અક્ષરાનુપૂર્વીવાળી સૂચિ. (૨) સૂચક

**ઇન્ડેન્ટ** ન. [અં.] મગાવવાના માલની યાદી [ફારમ

**ઇન્ડેન્ટ-ફૉર્મ** ન. [અં.] મગાવવાના માલની યાદી નોંધવાનું

**ઇન્ડેમ્નિટી** સ્ત્રી. [અં.] જામિનગીરી

**ઇન્ડેમ્નિટી-બૉન્ડ** ન. [અં.] નુકસાન થવાનો કે બીજાના અધિકારનો ભંગ થવાનો ભય હોય તો એ સામે માલ-સામાનની નુકસાની ભરપાઈ કરી આપવાની સહી આપતો દસ્તાવેજ

**ઇન્ડો-આર્યન** વિ. [અં.] ભારતીય આર્ય ભાષા-ઋગ્વેદની ભાષા-આદિમ ભારતીય - ગીર્વાણ-ભારતી - વૈદિકી ભાષાને લગતું

**ઇન્ડો-ઇરાનિયન** વિ. [અં.] ભારતીય આર્યનો નિકટ સંબંધ ધરાવતી ઈરાન પ્રદેશની પ્રાચીન ભાષા-ભૂમિકાને લગતું, ભારત-પારસીક

**ઇન્ડો-યુરોપિયન** વિ. [અં.] ભારતની ભાષા અને યુરોપની ભાષાઓની મધ્યાળ ભાષાભૂમિકાને લગતું, ભારત-યુરોપીય

**ઇન્ડો-હિત્તાઇત** વિ. [અં.] ભારતીય સાથેની અતિ પ્રાચીન કાલમાં ભારત-યુરોપીય ભાષાભૂમિકાની એક ભાષાને લગતું, ભારત-હિત્તાઈ

**ઇન્ડોર** વિ. [અં.] ઘરની અંદરનું [પણ રમત

**ઇન્ડોર-ગેઇમ** સ્ત્રી. [અં.] ઘરની અંદર રહીને રમાતી કોઈ

**ઇન્ડોર-પેશન્ટ** ન. [સં.] દવાખાનામાં રહીને સારવાર લેનાર દરદી

**ઇન્ત(-ન્તિ)કાલ** પું. [અર. 'ઇન્તિકાલ્' એક જગ્યાએથી બીજી જગ્યાએ જવું. એના ઉપરથી ભારતીય ફારસી અને

ઉર્દૂમાં :] મૃત્યુ, મોત [(૨) સાર, મતલબ

**ઇન્તિ(-ન્તે)ખાબ** પું. [અર. ઇન્તિખાબ્] ચૂંટણી, પસંદગી.

**ઇન્તિ(-ન્તે)જામ** પું. [અર. 'ઇન્તિજામ્'] બંદોબસ્ત, ગોઠવણ, વ્યવસ્થા [અધીરું, ઉત્સુક

**ઇન્તિ(-ન્તે)જાર** વિ. [અર. 'ઇન્તિ-ઝાર્'- રાહ જોતી] આતુર,

**ઇન્તેખાબ** જુઓ 'ઇન્તિખાબ'.

**ઇન્તેજામ** જુઓ 'ઇન્તિજામ'.

**ઇન્તેજાર** જુઓ 'ઇન્તિજાર'.

**ઇન્ફર્મેશન** સ્ત્રી. [અં.] જાણ, ખબર, માહિતી

**ઇન્ફ્લુએન્ઝા** પું. [અં.] કફ-જ્વર, ફ્લુ

**ઇન્શાલ્લા, ઇન્શા-અલ્લાહ** કે.પ્ર. [અર. ઇન્શાઅ્+અલ્લાહ્] અલ્લાહની ઇચ્છા, ભગવાનની મરજી, ઈશ્વરેચ્છા (ઉદ્ગાર)

**ઇન્સલ્ટ** ન. [અં.] અપમાન, બેઅદબી, માનભંગ

**ઇન્સાન** પું., ન. [અર.] માણસ, માણસ-જાત

**ઇન્સાનિયત** સ્ત્રી. [+અર. 'ઇય્યત્' પ્ર.] માણસાઈ, માનવતા, સજ્જનતા [આદમીને છાજે તેવું

**ઇન્સાની** વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] માણસને શોભે તેવું,

**ઇન્સાફ** પું. [અર. 'બે સરખા કરવા'] ન્યાય, ચુકાદો, નિર્ણય, ફેંસલો. (૨) વાજબીપણું, સત્યતા

**ઇન્સાફિયો** વિ., પું. [+ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઇન્સાફ આપનાર માણસ [ધોરણ, ઇન્સાફ આપવાની રીત

**ઇન્સાફી[1]** સ્ત્રી. [+ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઇન્સાફ આપવાનું

**ઇન્સાફી[2]** વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઇન્સાફને લગતું. (૨) ઇન્સાફવાળું, ન્યાયી

**ઇન્સોલ્વન્ટ** વિ. [અં.] દેવાળું જાહેર કરનારું, નાદાર

**ઇન્સોલ્વન્સી** વિ. [અં.] દેવાળું, નાદારી

**ઇન્સ્ક્રિપ્શન** ન. [અં.] ધાતુના પતરા કે પથ્થર વગેરે પદાર્થોમાં કોતરેલો કે કોતરી ઉપસાવેલા અક્ષરોવાળો લેખ, અભિલેખ

**ઇન્સ્ટિટ્યૂટ, -શન** ન. [અં.] સંસ્થા, ખાતું

**ઇન્સ્ટ્રક્ટર** વિ. [અં.] શિક્ષણ આપનાર, માર્ગદર્શક

**ઇન્સ્પેક્ટર** વિ. [અં.] તપાસણી કરનાર, નિરીક્ષક

**ઇન્સ્પેક્ટર-જનરલ** વિ., પું. [અં.] નિરીક્ષકોનો ઉપરી અધિકારી

**ઇન્સ્પેક્શન** ન. [અં.] તપાસ, નિરીક્ષા

**ઇન્સ્યુલિન** ન. [અં.] લોહીમાં વધારાની ખાંડનો થતો જમાવ અટકાવનારો મધુપ્રમેહની સારવારમાં વપરાતો એક રાસાયણિક પદાર્થ

**ઇન્સ્યુલેટર** પું. [અં.] પ્રવાહ લઈ જનાર તારની આસપાસ વીંટવામાં આવતો રબર કે એના જેવો વીજળી કે ગરમી ગ્રહણ ન કરનાર પદાર્થ

**ઇન્સ્યુલેશન** ન. [અં.] ઇન્સ્યુલેટરનું પડ ચડાવવાની ક્રિયા. (૨) ઇન્સ્યુલેટરનું એવું ચડાવવામાં આવતું પડ

**ઇન્સ્યુ(-સ્યો)રન્સ** ન. [અં.] વીમો ઉતરાવવાની પ્રક્રિયા. (૨) વીમો [આવ્યો છે તેવું

**ઇન્સ્યુ(-સ્યો)ર્ડ** વિ. [અં.] જેનો વીમો ઉતરાવવામાં

**ઇપાણ(-ન)** પું. ફુદીનાની જાતનો એક છોડ (મસાલામાં ઉપયોગી)

**ઇપ્પી** સ્ત્રી. જુઓ 'ઇલૂપી'.

**ઇફતાર** પું. [અર.] રમઝાન માસમાં રોજો (દિવસનો ઉપવાસ) ખોલવાની કે ખોલાવવાની ક્રિયા

**ઇફતારી** સ્ત્રી. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] રોજો છોડતી વખતે ખાવાને માટેની ચીજ-વસ્તુ

**ઇબાદત** સ્ત્રી. [અર.] બંદગી, ભક્તિ, ઉપાસના. (૨) સ્તુતિ, પ્રાર્થના [ખંડ

**ઇબાદત-ખાનું** ન. [+જુઓ 'ખાનું'.] બંદગીખાનું, ઉપાસના-

**ઇબાદત-ગાહ** સ્ત્રી. [+ફા.] બંદગીખાનું

**ઇબાદતી** વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] બંદગી કરનાર, ભક્ત

**ઇબારત** સ્ત્રી. [અર.] બોલવાની કે લખવાની ઢબ, શૈલી. [૦ ગોઠવવી (રૂ.પ્ર.) દસ્તાવેજનો મુસદ્દો કરવો. (૨) સાર તૈયાર કરવો]

**ઇબારતી** વિ. [+ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] લેખમાં હોય તેવું

**ઇબ્લીસ** પું. [અર.] શયતાન. (૨) વિ. શયતાની, આસુરી, નઠારું

**ઇભ** પું. [સં.], **-ભો** પું. [+ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થ ત.પ્ર.] હાથી

**ઇભ્ય** વિ. [સં.] હાથીને લગતું. (૨) પું. સાહુકાર, ધનિક. (૩) ગૃહસ્થ

**ઇમ** ક્રિ.વિ. [સૌ.] જુઓ 'એમ'.

**ઇમદાદ** સ્ત્રી. [અર. 'મદદ્'નું બ. વ.] આર્થિક સહાયતા, પૈસાની મદદ [મેળવનારું

**ઇમદાદી** વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] મદદથી ચાલતું. (૨) મદદ

**ઇમર્જન્સી** સ્ત્રી. [અં.] કટોકટીનો સમય, આપત્તિનો સમય

**ઇમલો** પું. [અર., 'આમિલ્'નું બ.વ.] અમલો, મજલો, માળ. (૨) મકાનનું બાંધકામ

**ઇમામ** પું. [અર.] નમાજ પઢાવનાર મુલ્લાં. (૨) કુરઆને-શરીફનો વાંચનારો. (૩) મુસ્લિમ ધર્મગુરુ. (૪) માળામાંનો મેર. (૫) તાજિયાની આગળ રાખવામાં આવતો ઝંડો

**ઇમામ-દંભિયો** (-દંભિયો) પું. [+સં. दाम्भिक->પ્રા. दंभिय-], **ઇમામ-દાંડગો** પું. [+જુઓ 'દાંડ'.] ધર્મને નામે ધતિંગ ચલાવનાર [વાળો લત્તો

**ઇમામ-વાડો** પું. [+જુઓ 'વાડો'.] ઇમામ લોકોની વસ્તી-

**ઇમામશાહ** પું. [+ફા.] ઈ.સ. ૧૪૯૯માં ઈરાનથી ગુજરાત-માં આવેલા પિરાણા પંથના સ્થાપક એક સંત. (સંજ્ઞા.)

**ઇમામશાહી** સ્ત્રી. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઇમામશાહનો સ્થાપેલ સંપ્રદાય, પિરાણાપંથ (જેમાં ઇમામશાહને વિષ્ણુના 'નકલંક' (કલ્કિ) અવતાર કહેવામાં આવે છે.)

**ઇમામ-હુસેન** પું. [+અર. હુસૈન્] હઝરત મોહમ્મદ પેગંબરના દીકરીના દીકરા બાર ઇમામોના ચોથા ઇમામ. (સંજ્ઞા.) [અને એનો અનુયાયી

**ઇમામિયો** પું. [+ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] મુસ્લિમ શિયા પંથ

**ઇમામી** વિ. [+ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] હઝરત અલીની પરંપરામાં થયેલા ઇમામોને માનનાર. (૨) ઇમામ સંબંધી. (૩) ન. એક જાતનું કાબુલી રેશમ

**ઇમામો** પું. પાઘડી ઉપર વીંટવામાં આવતો કપડાનો ટુકડો. (૨) (લા.) મુગટ, તાજ [(લા.) યોજના

**ઇમારત** સ્ત્રી. [અર.] મોટું મકાન, મહેલાત, હવેલી. (૨)

**ઇમારતી** વિ. [+ફા. 'ઈ' પ્ર.] ઇમારતને લગતું. (૨) ઇમારતમાં કામ લાગે તેવું

**ઇમિગ્રેશન** ન. [અં.] વસાહત માટે પરદેશીઓનું અન્ય દેશમાં દાખલ થવાપણું [નકલી, બનાવટી

**ઇમિટેશન** ન. [અં.] નકલ કરવી એ, અનુકરણ. (૨) વિ.

**ઇમ્તિ(-મ્તે)હાન** સ્ત્રી. [અર. 'ઇમ્તિહાન્'] પરીક્ષા, કસોટી

**ઇમ્પીરિયલ** વિ. [અં.] શહેનશાહ–બાદશાહ–સમ્રાટને લગતું

**ઇમ્પોઝિશન** ન. [અં.] વિદ્યાર્થીઓને સજા દાખલ લખવા આપવાનો પાઠ. (૨) સામાની અનિચ્છાથી એના ઉપર જે કાંઈ લાદવામાં આવે તે

**ઇમ્પોર્ટ** સ્ત્રી. [અં.] દેશાવર કે પરપ્રાંતમાંથી કરવામાં આવતી માલ-સામાનની આયાત. (૨) એવી રીતે આયાત થયેલો માલ-સામાન

**ઇમ્પોર્ટ-ડ્યૂટી** સ્ત્રી. [અં.] આયાત-જગાત, 'ઑકટ્રોઇ'

**ઇયત્તા** સ્ત્રી. [સં.] આટલાપણું. (૨) મર્યાદા, સીમા, હદ. (૩) પરિમાણ, પ્રમાણ, માપ. (૪) શાળાનું ધોરણ, કક્ષા. (૫) (લા.) ગજુ, શક્તિ, સામર્થ્ય

**ઇયળ** સ્ત્રી. [સં. *ईली > પ્રા. इली, *इली] ઈળ, પદાર્થો સડવાથી થતા કોહવાણમાં પડતી સફેદ લંબાકાર કળચલી-વાળી જીવાત (કેટલીક ઇયળનું મોઢુ કાળું કે લાલ પણ હોય.)

**ઇયાદત** સ્ત્રી. [અર.] બીમારની ખબર કાઢવા જવું એ

**ઇયાલ** પું. [અર.] કુટુંબ કબીલો, બાળકો

**ઇયાં, ૦કણે** ક્રિ. વિ. [સૌ.; સં. इह + ગુ. 'આં' સા. વિ. નો, + જુઓ 'કણે'.] જુઓ 'અહીં'.

**ઇરઝાવું** જુઓ 'હિજરાવું'. **ઇરઝાવાવું** ભાવે.,ક્રિ. **ઇરઝાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. (લા.) ગભરાવવું, મૂંઝવવું. (૨) મોહિત કરવું, મોહમાં નાખવું. (૩) ફસાવવું, જાળમાં પકડવું. (૪) ખોટું સમઝાવવું. (૫) કજિયો કરાવવો. (૬) કેદમાં નાખવું. (૭) નોકરીમાં રાખવું. (૮) ધ્યાન ચૂકવવું. (૯) ઢીલમાં નાખવું. (૧૦) સીવવું. (૧૧) વ્યાજે મૂકવું

**ઇરસાલ** પું [અર.] એક ઠેકાણેથી બીજે ઠેકાણે ભરવું એ, ભરણું. (૨) મોકલવાનું કામ

**ઇરસાલ-નામું** ન. [+ જુઓ 'નામું'.] ભરતિયું, આંકડો, ભરવાની રકમની યાદી

**ઇરાક** પું. [અર.] (જૂનો) મેસોપોટેમિયા, અરબસ્તાનની ઉત્તરનો અને ઈરાનની પૂર્વનો એક પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.)

**ઇરાકી** વિ. [+ ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] ઇરાકને લગતું, ઇરાક સંબંધી. (૨) એ જાતની (એક ઘોડાની જાત)

**ઇરાણી** સ્ત્રી. માટીનો ઢગલો

**ઇરાદા-પત્ર** પું. [જુઓ 'ઇરાદો' + સં., ન.] ઉદ્દેશ બતાવનારો પત્ર. (૨) પરવાનો, 'લેટર ઑફ ઇન્ટેન્ટ'

**ઇરાદા-પુરઃસર, ઇરાદા-પૂર્વક** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઇરાદો'+સં.] જાણી જોઈને, સમઝી બૂઝીને, જાણી બૂઝીને, 'ડેલિબરેટલી'

**ઇરાદો** પું. [અર. ઇરાદહ્] આશય, ઉદ્દેશ, હેતુ. (૨) સંકલ્પ, મનસૂબો

**ઇરિગેશન** ન. [અં.] નહેરથી ખેતરને પાણી પહોંચાડવાપણું

**ઇરિડિયમ** ન. [અં.] પ્લેટિનમ વર્ગની રૂપા જેવી સફેદ કઠણ અને બટકણી એક ધાતુ. (ર.વિ.)

**ઇરિયા** સ્ત્રી. [સં. ईर्या > પ્રા. इरिया તત્સમ] ગમન-ક્રિયા. (૨) ધ્યાનપૂર્વકની ચાલ. (જૈન.)

**ઇરિયા-સમિતિ** સ્ત્રી. [+ સં.] ચારિત્ર્યની રક્ષા માટે જૈન મુનિને સંભાળપૂર્વક કરવાની પાંચમાંની એક ક્રિયા. (જૈન.)

**ઇર્શાદ** પું. [અર.] દિશા-સૂચન. (૨) આદેશ, આજ્ઞા, હુકમ

**ઇલકાબ** પું. [અર. અલ્કાબ્; 'લકબ્'નું બ. વ.] ઉચ્ચ પદ ધરાવનાર વ્યક્તિના નામ આગળ માનાર્થે વપરાતો શબ્દ, ખિતાબ, પદવી (પાછળ પણ વાપરી શકાય.)

**ઇલજામ** પું. [અર. ઇલ્‌ઝામ્] ગુનેગાર ઠરાવવું એ. (૨) તહોમત, આળ, આરોપ. (૩) નૈતિક બંધન, કર્તવ્ય [માગણી

**ઇલતેજા** સ્ત્રી. [અર. ઇલ્તિજાઅ્] બંદગી, પ્રાર્થના. (૨) આજીજી,

**ઇલમ** [અર. ઇલ્મ્] જુઓ 'ઇલ્મ'.

**ઇલમ-બાજ** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] ઇલમનું જાણનાર. (૨) હિકમતવાળું, કળાવાન. (૩) કાબેલ, હોશિયાર. (૪) પું. ભૂવો. (૫) જાદુગર

**ઇલમી** વિ. જુઓ 'ઇલ્મી'.

**ઇલહામ** પું. [અર.] ઈશ્વરનો શબ્દ, દેવ-વાણી

**ઇલહામી** વિ. [+ ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] ઈશ્વરની જેને પ્રેરણા થઈ છે તેવું. (૨) ઈશ્વરીય

**ઇલા**[1] સ્ત્રી. [સં.] પૃથ્વી. (૨) ચંદ્રવંશી પૌરાણિક રાજા પુરૂરવાની માતા. (સંજ્ઞા.) (૩) ઈશ્વરની બાર શક્તિઓ-માંની એક શક્તિ

**ઇલા**[2] કે.પ્ર. [અર. 'ઇલાહા'ની સં. વિ.] યા અલ્લાહ, યા ખુદા, અરે અલ્લાહ, ઓ ઈશ્વર— (આ પ્રકારનો ઉદ્‌ગાર)

**ઇલાકાધિકારી** પું. [જુઓ 'ઇલાકો'. + સં. अधिकारी] પ્રાંતનો ઉપરી [(૨) પ્રાંતનો ઇજારો રાખનાર

**ઇલાકે-દાર** પું. [+'ઈ'+ફા. પ્રત્યય] ઇલાકાનો વડો અધિકારી.

**ઇલાકો(-ખો)** પું. [અર. અલાકહ્] સંબંધ. (૨) પ્રેમ, મિત્રતા. (૩) હક્ક, દાવો. (૪) પ્રદેશ. (૫) મોટા રાષ્ટ્રના વહીવટ માટે પાડવામાં આવતો તે તે મોટો ભૂ-ભાગ, મોટો પ્રાંત (જેમકે જૂના અંગ્રેજી કાલના 'મુંબઈ ઇલાકો' 'મદ્રાસ ઇલાકો' વગેરે)

**ઇલાચો, ઇલાયચો** પું. [તુર્કી. અલાચહ્] એલચો, એક જાતનું ગર્ભમાં સુતરાઉ કાપડ, સૂતર અને રેશમના મિશ્રણથી બનાવેલી કાપડની એક જાત

**ઇલાજ** પું. [અર., કોઈની મુશ્કેલી જોવી એ. ફા.માં:] ઉપચાર, ઉપાય, ચિકિત્સા. (૨) તરકીબ, યુક્તિ. (૩) (લા.) ઓસડ, દવા

**ઇલાજી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઇલાજ જાણનાર. (૨) પું. વૈદ્ય, હકીમ, દાક્તર

**ઇલાયચી** સ્ત્રી. [ફા. અલાચી] એક તેજાનો, એલચી (જેના નાના પોપટાઓમાંનાં કાળાં બી સુગંધને માટે ગળ્યા પદાર્થમાં નાખવામાં અને મુખવાસમાં વપરાય છે.) (૨) (લા.) ડાંગરની એક સુગંધીદાર જાત. (૩) હલકી જાતની ડાંગરની એક જાત

**ઇલાયચો** જુઓ 'ઇલાચો'.

**ઇલાયદું** જુઓ 'અલાયદું.'

**ઇલા-વૃત્ત** પું. [સં.] પૌરાણિક ભૂગોળ પ્રમાણે જંબૂદ્વીપનો એક ખંડ. (સંજ્ઞા.) [શાસ્ત્ર

**ઇલાહિયાત** સ્ત્રી. [અર.] ઈશ્વર સંબંધી શાસ્ત્ર, અધ્યાત્મ-

**ઇલાહી** વિ. [અર.] અલ્લાહ સંબંધી, પરમેશ્વર સંબંધી. (૨) (લા.) વંદનીય, પૂજ્ય. (૩) પવિત્ર

**ઇલાહી સન** પું. [અર.] શહેનશાહ અકબરે ઈ.સ. ૧૫૫૬ થી શરૂ કરેલો સંવત

**ઇલૂપી** સ્ત્રી. એક વનસ્પતિ, ઇરપી

**ઇલેક્ટોરેટ** ન. [અં.] ચૂંટણી સમયે મત આપવાનો અધિકાર ધરાવનારાંઓનો સમૂહ, મતદારોનો ઇલાકો

**ઇલેક્ટ્રિક** વિ. [અં.] કૃત્રિમ વીજળીને લગતું. (૨) (લા.) ઝડપી, ઉતાવળું

**ઇલેક્ટ્રિક-બેલ** પું. [અં.] કૃત્રિમ વીજળીથી ચાલતી ઘંટડી

**ઇલેક્ટ્રિકલ** વિ. [અં.] કૃત્રિમ વીજળીને લગતું

**ઇલેક્ટ્રિશિયન** પું. [અં.] કૃત્રિમ વીજળીને લગતી વિદ્યાનો જાણકાર [કરવામાં આવતી કૃત્રિમ વીજળી

**ઇલેક્ટ્રિસિટી** સ્ત્રી. [અં.] યંત્ર વગેરેની મદદથી ઉત્પન્ન

**ઇલેક્ટ્રૉન** પું. [અં.] ઋણ એટલે નિષેધક (નેગેટિવ) વીજળીનો કણ [વિદ્યા

**ઇલેક્ટ્રૉપથી** સ્ત્રી. [અં.] કૃત્રિમ વીજળીથી રોગો મટાડવાની

**ઇલેક્ટ્રો-પ્લેઇટ** ન. [અં.] કૃત્રિમ વીજળીથી ઢોળ ચડાવવાની ક્રિયા. (૨) કૃત્રિમ વીજળીથી ચડાવેલા ઢોળવાળી વસ્તુ

**ઇલેક્ટ્રૉ-પ્લેઇટિંગ** (-પ્લેઇટિઙ્ગ) ન. [અં.] ઇલેક્ટ્રૉપ્લેઇટ. (૨) કૃત્રિમ વીજળીથી ચિત્રો છાપવાની તખ્તી બનાવવાની ક્રિયા

**ઇલેક્ટ્રો-મૅગ્નેટ** ન. [અં.] એક જાતનું કૃત્રિમ વીજળીની મદદથી બનાવેલું લોહચુંબક [નહિ એ બતાવતું યંત્ર

**ઇલેક્ટ્રો-સ્કોપ** ન. [અં.] વીજળીનો પ્રવાહ ચાલુ છે કે

**ઇલેક્શન** ન. [અં.] પસંદગી, ચૂંટણી

**ઇલેવન** સ્ત્રી. [અં., ૧૧ ની સંખ્યા, એ સંખ્યા જેટલા ખેલનાર હોવાને કારણે] ક્રિકેટના ખેલાડીઓની એકમરૂપ ટોળી

**ઇલેસ્ટિક** વિ. [અં.] સ્થિતિસ્થાપક

**ઇલેસ્ટિસિટી** સ્ત્રી. [અં.] સ્થિતિસ્થાપક-તા

**ઇલ્તિજા** સ્ત્રી. [અર. 'ઇલ્તિજાઅ્' આશ્રય લેવા જેવું એ, ઉર્દૂમાં :] વિનંતિ, પ્રાર્થના, આજીજી

**ઇલ્તિમાસ** સ્ત્રી. [અર., કોઈ વસ્તુ ઉપર હાથ ફેરવવો., અરજ કરવી એ.] અરજ, વિનંતિ

**ઇલ્મ** પું. [અર.] વિદ્યા, જ્ઞાન, જાણકારી. (૨) શાસ્ત્ર. (૩) કળા. (૪) ઉપાય, તજવીજ. (૫) જાદુ. (૬) મેલી વિદ્યા

**ઇલ્મિયત** સ્ત્રી. [અર.] શાસ્ત્રનું જ્ઞાન. (૨). જાદુનું જ્ઞાન

**ઇલ્મી** વિ. [+ ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] શાસ્ત્રજ્ઞાનવાળું. (૨) યુક્તિબાજ, કાબેલ, હોશિયાર. (૩) પું. જાદુગર. (૪) ભૂવો

**ઇલ્લા(-લ્લી)** સ્ત્રી. ખુલ્લી જગ્યામાં રમાતી એક રમત, બમચી-કુંડું. (૨) કે.પ્ર. 'હાર્યા' એમ કહેવાનો ઉદ્‌ગાર

**ઇશક** જુઓ 'ઇશ્ક'. [ ૦ નાં ગાજર (રૂ. પ્ર.) પ્રેમનો અંધાપો ]

**ઇશકદારી** જુઓ 'ઇશ્કદારી'.

**ઇશકબાજ** જુઓ 'ઇશ્કબાજ'.

**ઇશકબાજી** જુઓ 'ઇશ્કબાજી.'

**ઇશકિયું** વિ. [અર. 'ઇશ્ક્' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઇશ્કને લગતું. (૨) ઇશ્કી

**ઇશારત** સ્ત્રી. [અર.] સંકેતથી જણાવવું એ, ઇશારો, સનસા

**ઇશારો** પું. [અર. પરથી ફા. ઇશારહ્] ઇશારત, સનસા, આંખ કે અન્ય અંગથી કરેલો સંકેત

**ઇશ્ક** પું. [અર.] મોહબ્બત, પ્રેમ, આસક્તિ, અનુરાગ, સ્નેહ, 'ઇરોસ' (ર. છો.). (૨) કામ-વિકાર. (૩) રાગ, આવેગ

**ઇશ્કદારી** સ્ત્રી. [+ ફા. 'દાર્' પ્ર. + ફા. 'ઈ' ત.પ્ર.] પ્રેમાસક્તિ, વિષયાસક્તિ, રંડીબાજી, લંપટતા, કામુકતા

**ઇશ્ક-બાજ** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] ઇશ્કી

**ઇશ્કબાજી** સ્ત્રી. [+ ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] ઇશ્કીપણું

**ઇશ્કી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] પ્રેમી, આસક્તિવાળું. (૨) (લા.) ફક્કડ, છેલબટાઉ

**ઇશ્કે-મિજાજી** સ્ત્રી. [+ 'ઇ' + જુઓ 'મિજાજ' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર., ગુ. પ્રયોગ] લહેરીપણું, લાલાઈ

**ઇશ્કે-હકીકી** સ્ત્રી. [+ અર. + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] સાચો સ્નેહ, સાચો પ્રેમ, દૈવી પ્રેમ

**ઇસ્તિમાલ** પું. [અર.] સમઝ, અક્કલ. (૨) સમાવેશ

**ઇસ્તિ(-સ્તે)હાર** પું. [અર. 'ઇસ્તિહાર્.'] ઘોષણા, જાહેરાત, જાહેરનામું. (૨) કીર્તિ, પ્રખ્યાતિ

**ઇશ્ન-અસરી** પું. [અર. + ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] એ નામનો શિયા મુસ્લિમોનો એક પંથ. (સંજ્ઞા.)

**ઇશ્યૂ(-સ્યૂ)** ન. [અં.] મુદ્દો, તર્ક. (૨) વાદનો મુદ્દો, તકરાર ચલાવવાનું કારણ. (૩) ફણગો. (૪) નોંધમાં લેવાની ક્રિયા. (૫) ન. સંતાન

**ઇષિ(-ષી)કા** સ્ત્રી. [સં.] ઘાસનું રાડું. (૨) બાણ. (૩) એક જાતની શેરડી, (૪) હાથીની આંખની કીકી. (૫) પીંછી. (૬) સોનીનું એક ઓજાર

**ઇષુ** ન. [સં., પું.] બાણ. (૨) ત્રિકોણમિતિનું એક પ્રમાણ, ઉત્ક્રમ-જ્યા, 'વર્સ્ડ સાઇન'. (ગ.)

**ઇષ્ટ**[1] વિ. [સં. ઇષ્ નું ભૂ. કૃ.] ઇચ્છેલું, ઇચ્છિત, વાંછિત, (૨) મનગમતું, પ્રિય. (૩) યોગ્ય. (૪) હિતાવહ. (૫) કલ્પેલું, ધારેલું. (૬) ન. ઇચ્છા, ઇષ્ટ વસ્તુ

**ઇષ્ટ**[2] વિ. [સં. યજ્ નું ભૂ. કૃ.] યજ્ઞથી પૂજવામાં – યજવામાં આવેલું. (૨) ન. અગ્નિહોત્ર. (૩) યજ્ઞ વગેરેથી મળનારું પુણ્ય [કરાતી ગણતરી

**ઇષ્ટ-કર્મ** ન. [સં.] ધારેલું કામ. (૨) ધારેલી સંખ્યા ઉપરથી

**ઇષ્ટકા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ઇષ્ટિકા'.

**ઇષ્ટ-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] ફલિત બતાવનારો જ્યોતિષમાંનો સારો સમય, શુભ કાળ. (જ્યો.)

**ઇષ્ટ-કૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] ધારેલી સંખ્યાનો વર્ગ. (ગ.)

**ઇષ્ટ-ઘટિ,-ટી** સ્ત્રી. [સં.] જાણવા ધારેલો સમય. (જ્યો.)

**ઇષ્ટ-જન** ન. [સં., પું.] વહાલું અને મનગમતું માણસ, પ્રિય જન

**ઇષ્ટ-તમ** વિ. [સં.] ખૂબ જ ગમતું

**ઇષ્ટ-તર** વિ. [સં.] વધુ ગમે તેવું

**ઇષ્ટ-દ** વિ. [સં.] ઇચ્છેલું આપનારું

**ઇષ્ટ-દર્શન** ન. [સં.] ઇચ્છેલી વસ્તુ કે વ્યક્તિને જોવાનું

**ઇષ્ટ-દેવ** પું. [સં.], **ઇષ્ટ-દેવતા** પું. [સં., સ્ત્રી.] મનગમતો દેવ. (૨) મંત્ર-તંત્રથી જેની ઉપાસના કરવામાં આવી હોય તેવો દેવ [આવી હોય તેવી દેવી

**ઇષ્ટ-દેવી** સ્ત્રી. [સં.] મંત્ર-તંત્રથી જેની ઉપાસના કરવામાં

**ઇષ્ટ-દેશ** પું. [સં.] મનગમતો પ્રદેશ

**ઇષ્ટમ-પિષ્ટમ** જુઓ 'અષ્ટં-પષ્ટં'.

**ઇષ્ટ-મિત્ર** પું. [સં., ન.] જિગરજાન દોસ્ત

**ઇષ્ટ-મૂર્તિ** સ્ત્રી. [સં.] મનમાં ગમી ગયેલી મૂર્તિ કે સ્વરૂપ

**ઇષ્ટ-રાશિ** પું. [સં.] પંચરાશિથી વધારે પદોવાળો દાખલો. (ગ.) (૨) એક કે બે જવાબ ધારીને એના ઉપરથી સાચો જવાબ શોધી કાઢવાની રીત. (ગ.)

**ઇષ્ટ-સિદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] મનગમતું સિદ્ધ થવાની ક્રિયા. (૨) આઠ મહાસિદ્ધિઓમાંની એક

**ઇષ્ટાક્ષ-જ્યા** સ્ત્રી. [+ સં. અક્ષ-જ્યા] દિવસરાત સરખાં હોય તે દિવસે છાયાકર્ણ જેવડી ત્રિજ્યાવાળા લઘુ ગોળમાં દગ્મંડલની સપાટીમાં રહેલી અક્ષ-જ્યા

**ઇષ્ટાચાર** પું. [+ સં. आचार] મનગમતું વર્તન

**ઇષ્ટાનિષ્ટ** વિ. [+સં. अनिष्ट] ગમતું અને અણગમતું, પ્રિય અને અપ્રિય. (૨) હિતકારી અને અહિતકારી

**ઇષ્ટાપત્તિ** સ્ત્રી. [+ સં. आपत्ति] ઇચ્છેલી વસ્તુ કે આવશ્યકતા સિદ્ધ થવી એ, મનગમતી વાત

**ઇષ્ટાર્થ** પું. [+ સં. अर्थ] મનમાં ઇચ્છેલો અર્થ કે હેતુ યા પદાર્થ [**અર્થ-સિદ્ધિ**] ઇચ્છેલી વસ્તુની પ્રાપ્તિ

**ઇષ્ટાર્થ-પ્રાપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.], **ઇષ્ટાર્થ-સિદ્ધિ** સ્ત્રી. [+ સં.

**ઇષ્ટાપૂર્ત** ન., **ઇષ્ટાપૂર્તિ** સ્ત્રી. [+સં. आ-पूर्त, -र्ति] યજ્ઞ-યાગાદિક અને વાવ કૂવા-તળાવ વગેરે ધર્મકાર્યો

**ઇષ્ટાવો** પું. બંધણી, ઠરાવ, 'કૉન્ટ્રેક્ટ' [હિસ્સો

**ઇષ્ટાંશ** (ઇષ્ટાંશ) પું. [+સં. अंश] મનગમતો કે ઇચ્છેલો

**ઇષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] યજન, યજ્ઞ. (૨) અમાસને દી કરાતું શ્રાદ્ધ

**ઇષ્ટિ(-ષ્ટ)કા** સ્ત્રી. [સં.] યજ્ઞની વેદી ચણવા માટેની ઈંટ. (૨) સર્વસામાન્ય ઈંટ

**ઇષ્ટોત્તર** પું. [સં. इष्ट + उत्तर ન.] ઇચ્છેલો જવાબ. (૨) વિ. ઇચ્છેલા જવાબવાળું. [૦ **પ્રશ્ન** (રૂ. પ્ર.) સૂચક પ્રશ્ન, 'લીડિંગ ક્વેશ્ચન']

**ઇષ્ટોપાસન** ન., **ઇષ્ટોપાસના** સ્ત્રી. [+ સં. उपासन,–ना] ઇષ્ટદેવની વિધિપૂર્વકની ભક્તિ

**ઇસકારવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ઉશ્કેરવું, ચડાવવું

**ઇસપ(-બ)ગૂ(-ગો)લ(-ળ)** ન. [ફા. અસ્પ્ (ઇસ્પ્)+ અર. ગૂલ્. સમાસ ભારતવર્ષમાં ઊભો થયેલો છે: ઘોડાના કાનના આકારનાં પાંદડાંને કારણે] ઊથમું જીરું, ઓથમીજીરું, ઊંટિયું જીરું, સફેદ જીરું

**ઇસપન, ઇસપં(-બં)દ** (-પ(-બ)ન્દ) પું., સ્ત્રી. [ફા. ઇસ્પન્દ્] ઔષધોપચારમાં કામ લાગે તેવી એક વનસ્પતિ, લાંબી છૂંછ, હરમર. (૨) રાઈ

**ઇસપ(-બ)-નીતિ** સ્ત્રી. [ગ્રી. 'ઇસપ' + સં.] પ્રાચીન ઇસપ નામના ગ્રીક ગ્રંથકારે લખેલી નીતિકથાઓ (મૂળ ગ્રીક ભાષામાં લખાયેલી)

**ઇસપં(-બં)દ** (-પ(-બ)-દ) જુઓ 'ઇસપન'.

**ઇસબગૂ(-ગો)લ(-ળ)** જુઓ 'ઇસપગૂલ'.

**ઇસબ-નીતિ** જુઓ 'ઇસપ-નીતિ'.

**ઇસમ** પું. [અર. ઇસ્મ્] વ્યક્તિ, શખસ, માણસ

**ઇસમ-વાર** ક્રિ. વિ. [+ સં. वारम् નો ગુ. માં પ્રયોગ] વ્યક્તિદીઠ, માણસદીઠ [યાદી 'રજિસ્ટર'

**ઇસમવારી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] વ્યક્તિવાર કરેલી

**ઇસેસ** જુઓ 'ઈસસ'

**ઇસેટો** પું. [જુઓ 'ઈસ' દ્વારા.] નિસરણીનું પડખાનું પ્રત્યેક પાંખિયું (જેમાં પગથિયાંના છેડા ભરાવેલા હોય છે.) (૨) ગાડાના સરવણને મથાળે બંને બાજુ નખાતાં લાંબાં ઘડેલ પીઢિયાંઓમાંનું તે તે

**ઇસ્કામત** સ્ત્રી. [અર. ઇસ્તિકામત્ – સીધા રહેવું એ; સામાનની કિંમત કરવી] માલમત્તા, પૂંજી, ધનદોલત, સ્થાવર – જંગમ મિલકત

**ઇસ્કોતરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઇસ્કોતરો + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ઇસ્કોતરો

**ઇસ્કોતરિયો, ઇસ્કોતરો** પું. [પોર્યુ. 'એસ્કિતોરિઓ'— લખવાનું ઢળતું મેજ. એના દ્વારા] જેમાં લખવાનો સામાન અને પૈસા વગેરે રાખવાનાં ખાનાં હોય તેવી પેટી

**ઇસ્ક્રૂ** જુઓ 'સ્ક્રૂ'. [**૦ઢીલો હોવો, ૦ઢીલો લાગવો** (રૂ. પ્ર.) મગજનું ઠેકાણું ન હોવું. **૦દાબવો** (રૂ. પ્ર.) સળી-સંચો કરવો. (૨)છૂપા રહી બીજા પાસે કામ કઢાવી લેવું. **૦ફેરવવો** (રૂ. પ્ર.) ઉશ્કેરવું. (૨) વિચાર ફેરવવા]

**ઇસ્ટાપ(-ટો)પડી** સ્ત્રી. [અં. સ્ટૅપર્] બારી-બારણાં બંધ રાખવાની લોખંડ વગેરે ધાતુની નાની આગળી

**ઇસ્ટો** પું. કાંકરાથી રમાતી ચોસઠ ખાનાંની એક રમત

**ઇસ્ત(-સ્તિ)ફા** પું. [અર. 'ઇસ્તઅ્-ફાઅ'-માફી માગવી.] રાજીનામું

**ઇસ્તરી** સ્ત્રી. [પોર્યુ.] જુઓ 'અસ્તરી'.

**ઇસ્તિફા** જુઓ 'ઇસ્તફા'.

**ઇસ્તિ(સ્તે)-માલ** પું. [અર. 'ઇસ્તિઅ્-માલ'–કામ કરાવવું] ઉપયોગ, પ્રયોગ, વ્યવહાર

**ઇસ્ત્રી** જુઓ 'અસ્તરી'.

**ઇસ્પિતાલ** સ્ત્રી. [અં. હૉસ્પિટલ્] જુઓ 'હૉસ્પિટલ'.

**ઇસ્મત** સ્ત્રી. [અર.] શિયળ, શીલ, સતીત્વ. (૨) પાપથી થતો બચાવ. (૩) પવિત્રતા

**ઇસ્માઇલી** વિ. [અર. + ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] હજરત અલીની પરંપરામાં થયેલા છઠ્ઠા ઇમામ ઇસ્માઇલના સ્થાપેલા શિયા મજહબના એક પંથનું અનુયાયી. (સંજ્ઞા.)

**ઇસ્યૂ** જુઓ 'ઇશ્યૂ'.

**ઇસ્રાઇલ** પું. [અર. ઇસ્રાઇલ્] જુઓ 'ઇઝરાઇલ'.

**ઇસ્લામ** પું. [અર.] હજરત મોહમ્મદે સ્થાપેલો મજહબ, મુસ્લિમ ધર્મ. (સંજ્ઞા.)

**ઇસ્લામી** વિ. [+ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] ઇસ્લામને લગતું, ઇસ્લામ-વિષયક. (૨) ઇસ્લામનું અનુયાયી

**ઇસ્લામીય-ત્વ** ન. [+સં. ईय + त्व ત. પ્ર.] ઇસ્લામીપણું

**ઇહકાવવું, ઇહકાવાવું** જુઓ 'ઈહકાવું'માં.

**ઇહ-લોક** પું. [સં इह ગુ. માં એકલો નથી વપરાતો-અર્થ

'અહીં' + સં. ] આ દુનિયા

**ઇહામુત્ર** ક્રિ.વિ. [ + સં. अमुत्र] આ લોકમાં અને પરલોકમાં

**ઇળા** સ્ત્રી. [સં. इला નો વૈદિક ઉચ્ચાર] પૃથ્વી (વેદમાં)

**ઈંક** ( ઇઙ્ક ) સ્ત્રી. [અં.] શાહી

**ઈંક-મેન** (ઇઙ્ક-) પું. [અં.] છાપખાનામાં શાહી દેનારો માણસ

**ઈંક-રોલર** (ઇઙ્ક-)ન., પું. [અં.] છાપયંત્રનું શાહી ફેરવવાનું ગોળ વેલણ જેવું સાધન

**ઈંગિત** (ઇઙ્ગિત) વિ. [સં.] ચેષ્ટિત, આચરેલું. (૨) ન. મનોવિકારનું બાહ્ય ચિહ્ન, ચેષ્ટા. (૩) ઇશારો, સંકેત

**ઈંગિત-જ્ઞ** (ઇઙ્ગિત-) વિ. [સં.] ઇંગિત જાણવાની શક્તિ ધરાવતું

**ઈંગુદ** (ઇઙ્ગુદ) ન. [સં., પું.] ઈંગોરિયાનું ઝાડ. (૨) [સં., ન.] એનું ફળ, ઈંગોરિયું

**ઈંગુદી** (ઇઙ્ગુદી) સ્ત્રી. [સં.] ઈંગોરી. (૨) માલકાંકણીનું ઝાડ

**ઈંગુદી-તેલ** (ઇઙ્ગુદી-) ન. [ + જુઓ 'તેલ'.] ઈંગોરિયાંમાંથી કાઢેલું તેલ

**ઈંગુદી-ફલ(-ળ)** (ઇઙ્ગુદી-) ન. [+ સં.] ઈંગોરિયું

**ઈંગ્રેજ** જુઓ 'અંગ્રેજ'.

**ઈંગ્રેજી** જુઓ 'અંગ્રેજી'.

**ઈંગ્લિશ** (ઇઙ્ગ્લિશ) વિ. [અં.] ઇંગ્લૅન્ડ દેશનું, ઇંગ્લૅન્ડ દેશને લગતું. (૨) સ્ત્રી. એ નામની ભારત-યુરોપીય કુલની ઇંગ્લૅન્ડની પ્રધાન ભાષા અને લિપિ, અંગ્રેજી. (સંજ્ઞા.)

**ઈંગ્લિ-સ્તાન** ન. [ + ફા. 'સ્તાન્'], **ઈંગ્લૅન્ડ** (ઇઙ્ગ્લૅન્ડ) પું. [અં.] અંગ્રેજોનો યુરોપમાંનો પ્રદેશ, બ્રિટન. (સંજ્ઞા.)

**ઈંચ** (ઇઞ્ચ) પું. [અં.] બે આંગળની પહોળાઈ જેટલું અંગ્રેજી માપ-પદ્ધતિનું એક માપ (ફૂટનો બારમો ભાગ)

**ઈંચિયું** વિ. [ + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] એક ઇંચના માપનું

**ઈંજલ** (ઇઞ્જલ) પું. [અં. એન્જેલ્ ] માણસના કરતાં બુદ્ધિ અને શક્તિમાં ચડિયાતો દૈવી પુરુષ, ફિરસ્તો. (૨) દેવદૂત જેવો ભલો પુરુષ. (૩) બાઇબલ સમઝાવનારો પુરુષ

**ઈંજિન** (ઇઞ્જિન) જુઓ 'એન્જિન'.

**ઈંજિનિયર** (ઇઞ્જિનિયર) જુઓ 'એન્જિનિયર'.

**ઈંજેક્શન** (ઇઞ્જેક્શન) જુઓ 'ઇન્જેક્શન'.

**ઈંડિપેન** (ઇણ્ડિપેન) જુઓ 'ઇન્ડિપેન'.

**ઈંડિયા** (ઇણ્ડિયા) જુઓ 'ઇન્ડિયા'.

**ઈંડિયન** (ઇણ્ડિયન) જુઓ 'ઇન્ડિયન'.

**ઈંડિયમ** (ઇણ્ડિયમ) જુઓ 'ઇન્ડિયમ'.

**ઈંડો-આર્યન** (ઇણ્ડો-) જુઓ 'ઇન્ડો-આર્યન.

**ઈંડો-ઇરાનિયન** (ઇણ્ડો-) જુઓ 'ઇન્ડો-ઇરાનિયન'.

**ઈંડો-યુરોપિયન** (ઇણ્ડો-) જુઓ 'ઇન્ડો-યુરોપિયન'.

**ઈંડો-હિત્તાઇત** (ઇણ્ડો-) જુઓ 'ઇન્ડો-હિતાઇત'.

**ઈંત(-તે)કાલ** (ઇન્ત-, ઇન્તે-) જુઓ 'ઇન્તકાલ'.

**ઈંતિ(-તે)ખાબ** (ઇન્તિ-, ઇન્તે-) જુઓ 'ઇન્તિખાબ'.

**ઈંતિ(-તે)જામ** (ઇન્તિ-, ઇન્તે-) જુઓ 'ઇન્તિજામ'.

**ઈંતિ(-તે)જાર** (ઇન્તિ-, ઇન્તે-) જુઓ 'ઇન્તિજાર'.

**ઈંતિ(-તે)જારી** (ઇન્તિ, ઇન્તે-) જુઓ 'ઇન્તિજારી'.

**ઈંતેખાબ** (ઇન્તે-) જુઓ 'ઇન્તિખાબ'.

**ઈંતેજામ** (ઇન્તે-) જુઓ 'ઇન્તિજામ'.

**ઈંતેજાર** (ઇન્તે-) જુઓ 'ઇન્તિજાર'.

**ઈંદિરા** (ઇન્દિરા) સ્ત્રી. [સં.] સંપત્તિની અધિષ્ઠાત્રી દેવી, લક્ષ્મી [અગિયારસ

**ઈંદિરા એકાદશી** (ઇન્દિરા-) સ્ત્રી. [સં.] ભાદરવા વદિ

**ઈંદિરાનંદ** (ઇન્દિરાનન્દ) પું. [ + સં. आनन्द], **ઈંદિરેશ** (ઇન્દિરેશ) પું. [ + સં. ईश] લક્ષ્મીના સ્વામી વિષ્ણુ, શ્રીકૃષ્ણ

**ઈંદિ(-દી)વર** (ઇન્દિ-, -ઇન્દી-) ન. [સં.] ભૂરા રંગનું કમળ

**ઈંદુ** (ઇન્દુ) પું. [સં.] ચંદ્રમા

**ઈંદુ-કલા(-ળા)** (ઇન્દુ-) સ્ત્રી. [સં.] ચંદ્રની કળા

**ઈંદુમતી** (ઇન્દુ-) સ્ત્રી. [સં.] પૂર્ણિમા, પૂનમ

**ઈંદુ-મંડલ(-ળ)** (ઇન્દુમણ્ડલ, -ળ) ન. [સં.] ચંદ્રમંડળ, ચંદ્ર-ગ્રહ

**ઈંદુમુખી** (ઇન્દુ-) વિ., સ્ત્રી. [સં.] ચંદ્રના જેવા મુખવાળી સ્ત્રી, ચંદ્રમુખી સ્ત્રી

**ઈંદુમૌલિ** (ઇન્દુ-) પું. [સં.] જેના મુગટ ઉપર ચંદ્ર મનાય છે તે મહાદેવ, શિવ, ચંદ્રમૌલિ

**ઈંદુ-રે(-લે)ખા** (ઇન્દુ-) સ્ત્રી. [સં.] બીજનો ચંદ્રમા

**ઈંદુ-શેખર** (ઇન્દુ-) પું. [સં.] ઇંદુમૌલિ, શિવજી

**ઈંદ્ર** (ઇન્દ્ર) પું. [સં.] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે દેવોનો સ્વર્ગમાંનો રાજા. (૨) વરસાદનો અધિષ્ઠાતા દેવ. (૩) (સમાસમાં ઉત્તરપદ તરીકે) રાજા. (૪) સંસ્કૃત ભાષાનું વ્યાકરણ રચનારાઓમાંનો એક પ્રાચીન વિદ્વાન. (સંજ્ઞા.) (૫) યુરેનસ નામનો આકાશી ગ્રહ. (જ્યો.) (સંજ્ઞા.)

**ઈંદ્ર-કીલ** (ઇન્દ્ર-) પું. [સં.] નગરના દરવાજાની ભોગળ. (૨) એ નામનો ભારતવર્ષનો એક પ્રાચીન પર્વત, મંદરાચળ. (સંજ્ઞા.)

**ઈંદ્ર-ગુરુ** (ઇન્દ્ર-) પું. [સં.] દેવોના ગુરુ બૃહસ્પતિ

**ઈંદ્ર-ગોપ** (ઇન્દ્ર-) પું. [સં.] ભીનાશવાળી અને ગંદકીવાળી જમીનમાં સમુદ્રની કોડીના પ્રકારનું ગોળ કોચલાવાળું જીવડું (જેને નાની બે શિંગડી હોય છે), ગોકળ-ગાય. (૨) લાલ મખમલના રંગનું ચોમાસામાં થતું જીવડું

**ઈંદ્ર-ચાપ** (ઇન્દ્ર-) ન. [સં.] આકાશમાં વરસાદી વાદળ સામે સૂર્યનાં કિરણો સંક્રાંત થતાં સાત રંગોવાળો થતો ધનુષનો વિશાળ આકાર, ઇંદ્ર-ધનુષ

**ઈંદ્ર-જવ** (ઇન્દ્ર-) જુઓ નીચે 'ઇંદ્ર-યવ'.

**ઈંદ્ર-જાલ(-ળ)** (ઇન્દ્ર-) ન. [સં.] ન હોય તેવું દેખાય એવો ભ્રમ કરાવનારી વિદ્યા, જાદુ, નજરબંધી, 'ઇલ્યુઝન.' (૨) (લા.) કાવતરું, છેતરપીંડી. (૩) હાથચાલાકી

**ઈંદ્રજાલિક** (ઇન્દ્ર-) પું. [સં.] જાદુગર. (૨) (લા.) પ્રપંચી માણસ [(સંજ્ઞા.)

**ઈંદ્ર-જિત** (ઇન્દ્ર-) પું. [+સં. जित्] રાવણનો દીકરો, મેઘનાદ.

**ઈંદ્રજીત** (ઇન્દ્રજીત્ય) સ્ત્રી. [ + જુઓ 'જીતવું.'] સાપનું ઝેર ઉતારવામાં કામ આવતી એક વનસ્પતિ

**ઈંદ્ર-દ્વાદશી** (ઇન્દ્ર-) સ્ત્રી. ભાદરવા સુદિ બારસ

**ઈંદ્ર-દ્વીપ** (ઇન્દ્ર-) પું. [સં.] પૌરાણિક ભૂગોળ પ્રમાણે ભારતવર્ષના નવ વિભાગોમાંનો એક. (સંજ્ઞા.)

**ઈંદ્ર-ધનુ(૦ષ, ૦ ષ્ય)** (ઇન્દ્ર-) ન [સં. इन्द्र-धनु પું., इन्द्र-धनुस् ન.,] જુઓ 'ઇન્દ્ર-ચાપ'.

**ઈંદ્ર-ધેનુ** (ઇન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] દેવોની કામદુઘા ગાય. (સંજ્ઞા.)

**ઈંદ્ર-ધ્વજ** (ઇન્દ્ર-) પું. [સં.] ઇંદ્રદેવ પ્રસન્ન થાય એવી આસ્થાથી ભાદરવા સુદિ બારસને દિવસે રાજાઓ તરફથી

પૂર્વે ચડાવવામાં આવતો હતો તે ધ્વજ. (૨) જૂની રંગભૂમિ ઉપર નાટ્યકૃતિ રજૂ કરવાની પૂર્વે ઊભો કરવામાં આવતો હતો તે ધ્વજ. (નાટ્ય.)

**ઇંદ્ર-નીલ** (ઇન્દ્ર-) પું. [સં.] એક પ્રકારનો મણિ, નીલમણિ, સાત રંગોની ઝાંઈવાળો હીરો. (૨) ઘેરા વાદળી રંગનો હીરો

**ઇંદ્ર-પત્ની** (ઇન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] ઇંદ્રાણી, શચિ

**ઇંદ્ર-પર્ણી** (ઇન્દ્ર-) સ્ત્રી [સં.] એ નામની એક વનસ્પતિ, ઇન્દ્રવારુણી

**ઇંદ્ર-પવિ** (ઇન્દ્ર-) ન. [સં., પું.] ઇંદ્રનું આયુધ, વજ્ર

**ઇંદ્ર-પુત્ર** (ઇન્દ્ર-) પું. [સં.] ઇંદ્રનો પુત્ર, જયંત

**ઇંદ્ર-પુરી** (ઇન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] સ્વર્ગની રાજધાની, અમરાવતી, અમરાપુરી, ઇંદ્રાપુરી

**ઇંદ્ર-પુરોહિત** (ઇન્દ્ર-) પું. [સં.] જુઓ 'ઇંદ્ર-ગુરુ'.

**ઇંદ્રપુષ્પા, ઇંદ્રપુષ્પિકા** (ઇન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] એક જંગલી વનસ્પતિ

**ઇંદ્રપુષ્પી** (ઇન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] દૂધિયો વછનાગ નામની વનસ્પતિ

**ઇંદ્ર-પ્રસ્થ** (ઇન્દ્ર-) ન. [સં.] મહાભારતના પાંડવોની રાજધાની (આજના દિલ્હીની દક્ષિણ દિશાએ હોવાની માન્યતા), ખાંડવપ્રસ્થ. (સંજ્ઞા.)

**ઇંદ્ર-યવ** (ઇન્દ્ર-) પું. [સં.] એ નામની એક વનસ્પતિ (જેની ચપટ શિંગો સેકી વાટીને બચ્ચાંઓને તંદુરસ્તી માટે પાવામાં આવે છે.), ઇંદ્રજવ, અંદરજો, કડો અને એનાં બી

**ઇંદ્ર-લોક** (ઇન્દ્ર-) પું. [સં.] સ્વર્ગલોક

**ઇંદ્ર-વજ્રા** (ઇન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] અગિયાર અક્ષરોનો ત્રિષ્ટુભ પ્રકારનો અક્ષર-મેળ (ગણમેળ) છંદ. (પિંગળ.)

**ઇંદ્ર-વધૂ** (ઇન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] ઇંદ્રાણી. (૨) ચોમાસામાં થતું લાલ મખમલના જેવું સુંવાળુ જીવડું, ગરમોઠી, ઇંદ્ર-ગોપ

**ઇંદ્રવરણું** (ઇન્દ્ર-) ન. [સં. इन्द्रवर्ण + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.], **ઇંદ્રવર્ણા** (ઇન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.], **ઇંદ્રવર્ણું** (ઇંદ્ર-) ન. [+ ગુ. 'ઉં' ત પ્ર.] જુઓ 'ઇંદ્રવારણું'.

**ઇંદ્રવંશા** (ઇન્દ્રવંશા) સ્ત્રી. [સં.] બાર અક્ષરોનો જગતી જાતિનો એક અક્ષરમેળ (ગણમેળ) છંદ ('ઇંદ્રવજ્રા'ના છેલ્લા ગુરુ વર્ણને લઘુ કરી છેડે એક ગુરુ ઉમેરવાથી થતો.) (પિંગળ.)

**ઇંદ્રવાણ** (ઇન્દ્ર-), **ઇંદ્રવાણિયું,** (ઇન્દ્ર-), **ઇંદ્રવાયણું** (ઇન્દ્ર-), **ઇંદ્રવારણું** (ઇન્દ્ર-) ન. [સં. इन्द्र-वर्ण-] દેખીતું જેટલું સુંદર તેટલું જ કડવું એક ફળ (ઇંદ્રવારણાંના વેલા ચોમાસામાં જંગલ અને ગામબહારની ખુલ્લી જમીનમાં ખૂબ થાય છે. ઉત્તમ પ્રકારનું ઔષધ છે.) (૨) (લા.) રૂપાળું પણ દુર્ગુણી માણસ

**ઇંદ્ર-વિજય** (ઇન્દ્ર-) પું. [સં.] ત્રેવીસ અક્ષરનો વિકૃતિ જાતિનો એક અક્ષરમેળ (ગણમેળ) છંદ. (પિંગળ.)

**ઇંદ્ર-શત્રુ** (ઇન્દ્ર-) પું. [સં.] ઇંદ્રનો શત્રુ વૃત્ર નામનો અસુર (પૌરાણિક કથા પ્રમાણે)

**ઇંદ્ર-ષ્ટોમ** (ઇન્દ્ર) પું. [સં.] જુઓ 'ઇંદ્ર-સ્તોમ'.

**ઇંદ્ર-સદન** (ઇન્દ્ર-) ન. [સં.] સ્વર્ગ

**ઇંદ્ર-સભા** (ઇન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં] દેવોની સભા. (૨) એલોરાની ગુફાઓમાંથી ત્રેવીસમી ગુફાની સંજ્ઞા. (સંજ્ઞા.)

**ઇંદ્ર-સારથિ** (ઇન્દ્ર-) પું. [સં.] ઇંદ્રનો સારથિ, માતલિ

**ઇંદ્ર-સાવર્ણિ** (ઇન્દ્ર-) પું. [સં.] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે ચાલુ સાતમા શ્વેતવારાહ કલ્પને અંતે થનારો ચૌદમો મનુ. (સંજ્ઞા.)

**ઇંદ્ર-સુત** (ઇન્દ્ર-) પું. [સં.] ઇંદ્રનો પુત્ર જયંત. (૨) મહાભારત પ્રમાણે કુંતીમાં ઇંદ્રથી થયેલો મનાતો પુત્ર અર્જુન નામનો ત્રીજો પાંડવ

**ઇંદ્ર-સેના** (ઇન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] ઇંદ્રનું સૈન્ય, દેવોની સેના

**ઇંદ્ર-સેનાની** (ઇન્દ્ર-) પું. [સં.] ઇંદ્રની સેનાનો પતિ–કાર્તિકેય (મહાદેવ શિવનો પુત્ર)

**ઇંદ્ર-સ્તોમ** (ઇન્દ્ર-) પું [સં] અતિરાત્ર યજ્ઞના ભાગરૂપે ઇંદ્રના માનમાં થતો એક યજ્ઞ

**ઇંદ્રાચાર્ય** (ઇન્દ્રા-) પું. [+ સં. आचार्य] જુઓ 'ઇંદ્ર-ગુરુ'.

**ઇંદ્રાણી** (ઇન્દ્રા-) સ્ત્રી. [સં.] ઇંદ્ર-પત્ની, શચિ. (સંજ્ઞા.)

**ઇંદ્રા(ઑમ)ણું** (ઇન્દ્રા-) ન. જુઓ 'ઇંદ્રાણું'-'ઇંદ્રવારણું'.

**ઇંદ્રાનુજ** (ઇન્દ્રા-) પું. [+સં. अनुज] કશ્યપની પત્ની અદિતિમાં જન્મેલા ઇંદ્રનો એના પછી જન્મેલો ભાઈ, વામન (એ વિષ્ણુના દસ અવતારોમાંનો પાંચમો અવતાર મનાય છે.) (સંજ્ઞા.)

**ઇંદ્રાપુરી** (ઇન્દ્રાપુરી) સ્ત્રી. [સં. इन्द्रपुरी] જુઓ 'ઇંદ્ર-પુરી'.

**ઇંદ્રામણું** (ઇન્દ્રા-) ન. જુઓ 'ઇંદ્રાણું'–'ઇંદ્રવારણું'.

**ઇંદ્રાયુધ** (ઇન્દ્રા-) ન. [+ સં. आयुध] ઇંદ્રનું હથિયાર, વજ્ર. (૨) આકાશી વીજળી. (૩) પું. આંખની આસપાસ કાળા રંગવાળો એક જાતનો ઘોડાનો આકાર

**ઇંદ્રારિ** (ઇન્દ્રા-) પું. [+ સં. अरि] દાનવ, દૈત્ય. (૨) વૃત્ર નામનો પૌરાણિક અસુર, ઇંદ્ર-શત્રુ

**ઇંદ્રાસન** (ઇન્દ્રા-) ન. [+ સં. आसन] ઇંદ્રની રાજગાદી. (૨) [સ્વર્ગ

**ઇંદ્રાસ્ત્ર** (ઇન્દ્રા-) ન. [+ સં अस्त्र] વજ્ર

**ઇંદ્રિય** (ઇન્દ્રિય) સ્ત્રી. [સં., ન.] બહારના પદાર્થોનું જ્ઞાન થવાનું અને કામકાજ કરવામાં કામ આવતું શરીરમાંનું પ્રત્યેક અંગ–જ્ઞાનેંદ્રિય પાંચ અને કર્મેંદ્રિય પાંચમાંની પ્રત્યેક (ત્વચા ચક્ષુ શ્રોત્ર જિહ્વા અને નાસિકા એ જ્ઞાનેંદ્રિય અને વાણી હાથ પગ ગુદા અને લિંગ એ કર્મેંદ્રિય). (૨) (લા.) જનનેંદ્રિય

**ઇંદ્રિય-કર્મ** (ઇન્દ્રિય-) ન. [સં.] પ્રત્યેક ઇંદ્રિયનું તે તે કામ

**ઇંદ્રિય-કૃત** (ઇન્દ્રિય-) વિ. [સં.] ઇંદ્રિયને કારણે થયેલું, 'સેન્સરી'

**ઇંદ્રિય-ગમ્ય** (ઇન્દ્રિય-) વિ. [સં.] ઇંદ્રિયોથી પામી શકાય–[જાણી–શકાય તેવું, 'સેન્સ્યુઅલ'

**ઇંદ્રિયગમ્ય-તા** (ઇન્દ્રિય-) સ્ત્રી. [સં.] ઇંદ્રિયગમ્યપણું, 'સેન્સિબિલિટી'

**ઇંદ્રિય-ગોચર** (ઇન્દ્રિય) વિ. [સં., પું.] ઇંદ્રિયોથી જાણી [શકાય તેવું, ઇંદ્રિય-ગમ્ય. (૨) પ્રત્યક્ષ

**ઇંદ્રિય-ગ્રામ** (ઇન્દ્રિય-) પું. [સં.] દસે ઇંદ્રિયોનો સમૂહ

**ઇંદ્રિય-ગ્રાહી** (ઇન્દ્રિય-) વિ. [સં., પું.] ઇંદ્રિયોને પોતા તરફ ખેંચનારું

**ઇંદ્રિય-ગ્રાહ્ય** (ઇન્દ્રિય-) વિ. [સં.] ઇંદ્રિયો જેને પકડી શકે તેવું, ઇંદ્રિય-ગમ્ય, 'સેન્સ્યુઅલ.' (ઉ. જો.) (૨) પ્રત્યક્ષ

**ઇંદ્રિય-જનિત** (ઇન્દ્રિય-) વિ. [સં.] ઇંદ્રિયોમાંથી વિકસેલું

**ઇંદ્રિય-જન્ય** (ઇન્દ્રિય) વિ. [સં.] ઇદ્રિયો જેને વિકસાવે તેવું, ઇદ્રિય સંબંધી, 'સેન્સ્યુઅલ'
**ઇંદ્રિય-જય** (ઇન્દ્રિય-) પું. [સં] દસે ઇદ્રિયો ઉપરનો કાબૂ
**ઇંદ્રિય-જાત** (ઇન્દ્રિય-) ન. [સં] દસે દસ ઇદ્રિયો
**ઇંદ્રિય-જિત** (ઇન્દ્રિય-) વિ. [+ સં. जित्] ઇંદ્રિયો ઉપર વિજય મેળવનારું [જ્ઞાન
**ઇંદ્રિય-જ્ઞાન** (ઇન્દ્રિય-) ન. [સં.] ઇદ્રિયો દ્વારા થતું સ્થૂલ
**ઇંદ્રિયજ્ઞાન-વાદ** (ઇન્દ્રિય-) [સં.] પ્રત્યક્ષ જ્ઞાન એ જ ખરું જ્ઞાન છે એવો મત-સિદ્ધાંત, 'સેન્સેશનલિ-ઝમ' (અ. ક.)
**ઇંદ્રિયજ્ઞાનવાદી** (ઇન્દ્રિય-) વિ. [સં., પું.] ઇદ્રિયજ્ઞાન-વાદમાં માનનારું
**ઇંદ્રિય-તૃપ્તિ** (ઇન્દ્રિય-) સ્ત્રી. [સં.] દસે ઇદ્રિયોને થતો સંતોષ
**ઇંદ્રિય-દમન** (ઇન્દ્રિય-) ન., **ઇંદ્રિય-નિગ્રહ** (ઇન્દ્રિય-) પું. [સં.] દસે ઇદ્રિયો ઉપર કાબૂ લાવવાની ક્રિયા, મન મારવા-પણું, મનઃસંયમ [નથી તેવું
ઇદ્રિય-નિરપેક્ષ (ઇન્દ્રિ-) વિ. [સં.] જેમાં ઇદ્રિયોની જરૂર જ
**ઇંદ્રિય-પ્રત્યક્ષ** (ઇન્દ્રિય-) વિ. [સં.] ઇદ્રિયોને જેનો અનુભવ થાય છે તેવું., 'સેન્સેશનલ'. (૨) ન. ઇદ્રિયોનો અનુભવ, 'સેન્સ-પર્સેપ્શન' (હી. વ.)
**ઇંદ્રિય-પ્રલોભન** (ઇન્દ્રિય-) ન. [સં.] ઇદ્રિયોને લલચાવવાપણું
**ઇંદ્રિય-પ્રેરિત** (ઇન્દ્રિય-) ન [સં.] ઇંદ્રિયોએ જે વિશે પ્રેરણા કરી છે તેવું, 'સેન્સરી'
**ઇંદ્રિય-બુદ્ધિ** (ઇન્દ્રિય-) સ્ત્રી. [સં.] ઇદ્રિયોથી થતું જ્ઞાન
**ઇંદ્રિય-વર્ગ** (ઇન્દ્રિય-) પું. [સં.] દસે ઇદ્રિયોનો સમૂહ
**ઇંદ્રિય-વાદ** (ઇન્દ્રિય-) પું. [સં.] મનના જે કાંઈ વ્યાપાર જણાય છે તે એકબીજાની માનસિક નકલોના જ બનેલા હોય છે – એ વ્યાપારો વચ્ચે અંતઃસંબંધ જાણી શકાતો નથી એ પ્રકારનો મત-સિદ્ધાંત, 'સેન્સેશનાલિ-ઝમ' (હ. વ.)
**ઇંદ્રિય-વિકાર** (ઇન્દ્રિય-) પું. [સં.] પ્રલોભનથી થતી માન-સિક વિકૃતિ
**ઇંદ્રિય-વિજ્ઞાન** (ઇન્દ્રિય-) ન. [સં.] ઇદ્રિયો સંબંધી ભૌતિક પ્રકારનું જ્ઞાન, ઇદ્રિયોની ભિન્ન ભિન્ન ક્રિયાઓને લગતું જ્ઞાન
**ઇંદ્રિયવિજ્ઞાન-વિદ્યા** (ઇન્દ્રિય-) સ્ત્રી. [સં.] શરીર સંબંધી વિશેષ પ્રકારના જ્ઞાનનું શાસ્ત્ર, 'ફિઝિયોલૉજી' ( કે. હ.)
**ઇંદ્રિયવિજ્ઞાન-શાસ્ત્ર** (ઇન્દ્રિય-) ન. [સં.] જુઓ 'ઇદ્રિય-વિજ્ઞાન-વિદ્યા'. (હ. દ્વા.)
**ઇંદ્રિય-વિશિષ્ટ** વિ. [સં.] જેમાં ઇદ્રિયો છે તેવું, 'ઑર્ગેનિક'
**ઇંદ્રિય-વિષય** (ઇન્દ્રિ-) પું. [સં.] તે તે ઇદ્રિયનું તે તે ક્ષેત્ર
**ઇંદ્રિય-વિષયક** (ઇન્દ્રિય-) વિ. [સં.] ઇદ્રિયોને લગતું, 'સેન્સ્યુઅલ'
**ઇંદ્રિય-વૃત્તિ** (ઇન્દ્રિય-) સ્ત્રી. [સં.] તે તે વિષય તરફનું વલણ
**ઇંદ્રિય-વેદન** (ઇન્દ્રિય-) ન. [સં.] ઇદ્રિયોથી થતો અનુભવ, ઇદ્રિય-પ્રત્યક્ષ, 'સેન્સ-પર્સેપ્શન' (હ. દ્વા.)

**ઇંદ્રિય-વ્યાપાર** (ઇન્દ્રિય-) પું. [સં.] ઇદ્રિયોની પોતપોતાના વિષય તરફની પ્રવૃત્તિ–હિલચાલ
**ઇંદ્રિય-સંનિકર્ષ** (ઇન્દ્રિય-સન્નિકર્ષ) પું. [સં.] ઇદ્રિયોનો સંબંધ, ઑબ્જેક્ટિવ કૉન્ટેક્ટ' (મ. ન.) [પૂર્ણ કાબૂ
**ઇંદ્રિય-સંયમ** (ઇન્દ્રિય-સંયમ) પું. [સં.] ઇદ્રિયો ઉપરનો
**ઇંદ્રિય-સંસ્કાર** (ઇન્દ્રિય-સંસ્કાર) પું. [સં.] ઇદ્રિયોને થતી અસર, 'સેન્સેશન' [વિષયની પ્રાપ્તિથી થતું સુખ
**ઇંદ્રિય-સુખ** (ઇન્દ્રિ-) ન. [સં.] દસે ઇદ્રિયોને પોતપોતાના
**ઇંદ્રિય-સ્થાન** (ઇન્દ્રિય-) ન. [સં.] તે તે ઇદ્રિયનું શરીરમાંનું તે તે સ્થળ, 'સેન્સ ઑર્ગન' (મ. ન.) [પહોંચ નથી તેવું
**ઇંદ્રિયાતીત** (ઇન્દ્રિ-) વિ. [+ સં. अतीत] જ્યાં ઇદ્રિયોની
**ઇંદ્રિયાધિષ્ઠાતા** (ઇન્દ્રિ-) પું. [+ સં. अधिष्ठाता] તે તે ઇદ્રિયનો મનાયેલ અધિપતિ દેવ [તેમ દોરાનારું
**ઇંદ્રિયાધીન** (ઇન્દ્રિ-) વિ. [+ સં. अधीन] ઇદ્રિયો દોરવે
**ઇંદ્રિયાધીન-તા** (ઇન્દ્રિ-) સ્ત્રી. [સં.] ઇદ્રિયો તરફની લાચારી
**ઇંદ્રિયાધ્યાસ** (ઇન્દ્રિ-) પું. [+ સં. अध्यास] ઇદ્રિયોને આત્મા માનવાપણું
**ઇંદ્રિયાનુભવ** (ઇન્દ્રિ-) પું., **ઇંદ્રિયાનુભૂતિ** (ઇન્દ્રિ-) સ્ત્રી. [+ સં. अनुभव, अनुभूति] ઇદ્રિયોથી થતું જ્ઞાન
**ઇંદ્રિયારામ** (ઇન્દ્રિ-) [+ સં. आराम] વિ., -મી વિ. [સં., પું.] ઇદ્રિય-સુખમાં જ રચ્યું પચ્યું રહેતું
**ઇંદ્રિયાર્થ** (ઇન્દ્રિ-) પું. [+ સં. अर्थ] ઇદ્રિયોનો તે તે વિષય
**ઇંદ્રિયાવગ્રહ** (ઇન્દ્રિ-) પું. [+ સં. अवग्रह] ઇદ્રિયો ઉપર થતી અસર, 'સેન્સેશન' (પ્રા. વિ.)
**ઇંદ્રિયાવજ્ઞાન** (ઇન્દ્રિ-) ન. [+ સં. अवज्ञान] ઇદ્રિયો ઉપર થતી અસર, 'સેન્સેશન' (ન. દે.)
**ઇંદ્રિયાશ્વ** (ઇન્દ્રિ-) પું. [+ સં. अश्व] ઇદ્રિયરૂપી ઘોડો
**ઇંદ્રિયાસક્ત** (ઇન્દ્રિ-) વિ. [+ સં. आसक्त] ઇદ્રિયોના વિષયોમાં તલ્લીન
**ઇંદ્રિયાસક્તિ** (ઇન્દ્રિ-) સ્ત્રી. [+ સં. आसक्ति] ઇદ્રિયાસક્તપણું
**ઇંદ્રી** (ઇન્દ્રી) સ્ત્રી. [સં. इन्द्रिय, ન.] ઇદ્રિય. (૨) જનનેંદ્રિય
**ઇંદ્રી-જુલાબ** (ઇન્દ્રી-) પું. [+ જુઓ 'જુલાબ'.] વારંવાર પેશાબ થવો એ. (૨) પેશાબ લાવનારી દવા
**ઇંદ્રી-પરવડું** (ઇન્દ્રી-) [+ સં परिवृतक- > પ્રા. परिवड्ड-] ઇદ્રિયોથી ઘેરાયેલું, ઇદ્રિયોને પરવશ
**ઇંદ્રોદ્યાન** (ઇન્દ્રો-) ન. [સં. इन्द्र + उद्यान] ઇદ્રનો બાગ, નંદનવન [વસ્તુ, ઈંધર
**ઇંધક** (ઇન્ધક) પું., ન. [સં.] એક જાતની રાસાયણિક
**ઇંધન** (ઇન્ધન) ન. [સં.] બળતણ
**ઇંધન-ગૃહ** (ઇન્ધન-) ન. [સં.] બળતણ રાખવાની ઓરડી
**ઇંપીરિયલ** (ઇમ્પીરિયલ) જુઓ 'ઇમ્પીરિયલ'.
**ઇંપોઝિશન** (ઇમ્પોઝિશન) જુઓ 'ઇમ્પોઝિશન'.
**ઇંપોર્ટ** (ઇમ્પોર્ટ) જુઓ 'ઇમ્પોર્ટ'.




**ઈ**[1] પું. સ્ત્રી. [સં.] દીર્ઘ ઈ-વર્ણ. આ ઉચ્ચારણ ભાષામાં દીર્ઘ વર્ણ તરીકે માત્ર ભારવાચક 'જ' અને 'ય' પહેલાં મોટે ભાગે સંભળાય છે, બાકી સર્વત્ર હ્રસ્વ જ ઉચ્ચરિત થાય છે; તત્સમ શબ્દોમાં અને જોડણીની દૃષ્ટિએ સર્વ-સામાન્ય શબ્દોમાં માત્ર લેખનમાં એ બતાવાય છે.

**ઈ**[2] કે.વ. તિરસ્કાર કે ગુસ્સો બતાવનારો ઉદ્‌ગાર

**ઈ**[3] સર્વ [સૌ., 'એ'નું લઘુરૂપ] એ

**ઈક્કડ** જુઓ 'ઇક્કડ'.

**ઈ-કાર** પું. [સં.] દીર્ઘ 'ઈ' એ સ્વર, ઈ-વર્ણ (૨) 'ઈ' ઉચ્ચારણ

**ઈકારાંત** (-રા-ત) વિ. [+સં. अन्त] દીર્ઘ 'ઈ' વર્ણ જેના અંતમાં છે તે (શબ્દ કે પદ)

**ઈક્ષક** વિ. [સં.] જોનારું, નજર નાખનારું

**ઈક્ષણ** ન. [સં] જોવું એ. (૩) આંખ, નેત્ર

**ઈક્ષણીય** વિ. [સં.] જોવા જેવું. (૨) મનોહર

**ઈક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] જોવું-વિચારવું એ. (૨) દૃષ્ટિ, નજર. (૩) દેખાવ, તમાશો

**ઈક્ષિકા** સ્ત્રી. [સં.] દૃષ્ટિ, નજર

**ઈક્ષિત** સ્ત્રી. [સં.] જોયેલું, નજરમાં લીધેલું

**ઈખ** સ્ત્રી. [સં. इक्षु > પ્રા. इक्खु > હિં. ઈખ] શેરડી

**ઈખ-રસ** પું. [+સં.] શેરડીનો રસ

**ઈચક-બાંડી** સ્ત્રી. બાળકોની એક રમત

**ઈચવું** સ.ક્રિ. ફાંસીને ખાવું. (૨) નુકસાનમાં ઉતારવું. (૩) લખોટીની રમતમાં પહેલવહેલી જઈ પડે એ રીતે લખોટી નાખવી. (૪) લખોટીની ગબ્બીની આસપાસ રમવાની લખોટી નાખવી. **ઇચાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઇચાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઈજત** જુઓ 'ઇજ્જત'.

**ઈજરાવું** જુઓ 'હિજરાવું'. **ઇજરાવાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઇજરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ

**ઈજા** સ્ત્રી. [અર. ઈઝાઅ્] હેરાનગતી, તકલીફ, પીડા, કષ્ટ. (૨) શારીરિક ભાંગ-તૂટ છોલાવું વગેરે. [**૦ થવી, ૦ પહોંચવી** (-પોંચવી) (રૂ. પ્ર.) શરીરને કાંઈ અને કાંઈ નુકસાન થવું]

**ઈજા-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [+સં.], **ઈજા-નુકસાની** સ્ત્રી. [+'નુકસાન' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કોઈને ઈજા કરવામાં આવતાં ઈજા કરનાર તરફથી એને આપવાની આર્થિક દંડ-ભરણી', 'સ્માર્ટ-મની.'

**ઈજાબ** પું. [અર.] જરૂરિયાતવાળું બનવાપણું-બનાવવાપણું. (૨) દરખાસ્ત. (૩) હા પાડવાપણું, સ્વીકાર

**ઈજાબ-કબૂલ, ઈજાબ-વ-કબૂલ, ઈજાબો-કબૂલ** પું. [+જુઓ 'કબૂલ'.] પરણતી વખતે મુસ્લિમોમાં લગ્નના કરારમાં માગણી અને એનો સ્વીકાર

**ઈઝી-ચેર** સ્ત્રી. [અં.] આરામ-ખુરશી

**ઈડલાવું** અ. ક્રિ સામે થવું. (૨) અસભ્યતાથી જવાબ આપવો, આડો જવાબ આપવો. (૩) તોતડું બોલવું. (૪) અજ્ઞાનનો ઢોંગ કરવો. (૫) નખરાંથી ચાલવું. **ઇડલાવાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઇડલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઈડર** ન. સાબરકાંઠામાં આવેલું એક પહાડી કિલ્લાવાળું ઐતિહાસિક નગર (જ્યાં રાઠોડોની રાજધાની હતી.). (સંજ્ઞા.)

**ઈડલી** સ્ત્રી. [તેળુ.] ઢોકળાંના પ્રકારની એક મદ્રાસી વાની, ઈદડું

**ઈડલી-પીડલી** સ્ત્રી., **ઈડિયું** ન., **ઈડી-પીડી** સ્ત્રી. વરકન્યાને નજર ન લાગે એ માટે પોંખતી વખતે એમના ઉપરથી ઉતારીને ફેંકી દેવામાં આવતાં રાખોડીનાં અથવા ગોળનાં પીંડિયાં

**ઈ(-ઇ)તરાવું** અ. ક્રિ. ખોટો દેખાવ કરવો, ઘમંડ કરવો. (૨) રીતરિવાજથી વિરુદ્ધ વર્તવું. (૩) નાખુશ થવું. **ઇતરાવાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઇતરાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઈતવો** પું. માથાના વાળમાંની લીખમાંથી તરતની નીકળેલી [નાની જૂ

**ઈતિ** સ્ત્રી. [સં.] અતિવૃષ્ટિ-અનાવૃષ્ટિ-તીડ-ઉંદર-પક્ષીઓની અધિકતા અને પરરાજ્યની ચડાઈનો ઉપદ્રવ, અથવા આંતરવિગ્રહ-પરરાજ્યની ચડાઈ-અતિવૃષ્ટિ-અનાવૃષ્ટિ-ઉંદર-તીડ અને પોપટનો ઉપદ્રવ. (૨) દૈવી કોપ

**ઈથર** પું. [અં.] અવકાશમાં સર્વત્ર તેમજ ઘન પદાર્થોમાં પણ ફેલાયેલો મનાતો ઘણો સ્થિતિસ્થાપક અને સૂક્ષ્મ-વાહક પદાર્થ. (૨) (લા.) અવકાશ, આકાશ. (૩) લગાડ-વાથી ચામડીમાં બહેરાશ લાવનારો શીતળ રાસાયણિક એક પ્રવાહી પદાર્થ. (૨.વિ.)

**ઈદ** સ્ત્રી. [અર.] વારંવાર આવતો આનંદનો દિવસ. (૨) મુસલમાનોમાં વર્ષમાં ચોક્કસ દિવસે આવતો તે તે આનંદ-ઉત્સાહનો દિવસ (રમઝાન-ઈદ, બકરી-ઈદ વગેરે)

**ઈદગા, ઈદગાહ** સ્ત્રી. [+ ફા. ગાહ્] ઈદને દિવસે જ્યાં જઈ નમાઝ પઢવામાં આવે તે જગ્યા, ઈદ ઊજવવાની જગ્યા

**ઈદી** સ્ત્રી. [અર.] ઈદની ખુશાલી. (૨) ઈદને દિવસે બાળ-કોને આપવામાં આવતા પૈસા. (૩) ઈદની તારીફની કવિતા

**ઈદે-મિલાદ** સ્ત્રી. [+અર. 'ઈ'+'મિલાદ્' ]હઝરત મોહમ્મદ પેગંબરના જન્મનો તહેવાર

**ઈદડું** ન. એક પ્રકારનું ઢોકળું (જુઓ 'ઈડલી'.)

**ઈન-મીન ને સાડે તીન** (રૂ. પ્ર.) (હિં. પ્રકાર) (મીન-મેષ વગેરે રાશિઓની ગણતરીને આધારે પછી ગણતરીનો રૂ.પ્ર.) પરિમિત, થોડું, ઓછી સંખ્યાનું

**ઈપળી-પીપળી** સ્ત્રી. ઝાડ ઉપર ચડી રમવામાં આવતી જમીનની એક રમત, આંબલા-પીપળી

**ઈપા(-ફા)** ક્રિ.વિ. [ ='આ પા' ] આ બાજુ

**ઈપ્સા** સ્ત્રી. [સં.] પ્રબળ ઇચ્છા, લાલસા, અભિલાષ
**ઈપ્સિત** વિ. [સં.] ઇચ્છેલું, મનગમતું, ભાવતું. (૨) ન. ઇચ્છા, મનોરથ. (૩) ઇચ્છેલી વસ્તુ
**ઈપ્સુ** વિ. [સં.] ઇચ્છાવાળું, અભિલાષી
**ઈપ્સ્ય** વિ. [સં.] ઇચ્છવા યોગ્ય
**ઈ(-ઈં)ફળ** ન., સ્ત્રી. સમુદ્રની ખાડીમાં થતું એક દસથી બાર ફૂટ ઊંચું ઝાડ, ચેરિયો
**ઈફા** જુઓ 'ઈપા'.
**ઈબક**[1] વિ. [તુર્કી.] ૭ આંગળીવાળું માણસ
**ઈબક**[2] (ઇઃબક) સ્ત્રી. હીબક, હબક, ડર
**ઈમન** પું. [સં. यवन] કલ્યાણ રાગનો એક પ્રકાર, યમન કલ્યાણ. (સંગીત.) (૨) બિલાવલ રાગની એક મિશ્રજાતિ. (સંગીત.)
**ઈમાન** પું., ન. [અર.] આસ્થા, શ્રદ્ધા, વિશ્વાસ. (૨) ધર્મ, દીન. (૩) પ્રામાણિકતા, નેકી
**ઈમાન-દાર** વિ. [+ફા. પ્રત્યય] ઈમાનવાળું, પ્રામાણિક
**ઈમાનદારી** સ્ત્રી. [+ફા.પ્રત્યય] ઈમાન, પ્રામાણિકતા
**ઈમાની**[1] વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઈમાનદારીવાળું
**ઈમાની**[2] સ્ત્રી. [+ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઇમાન, શ્રદ્ધા, વિશ્વાસ
**ઈરાન** પું., ન. [ફા., આ શબ્દને સં. आर्य શબ્દનો વાંશિક સંબંધ છે. એ ભૂભાગમાં પણ 'આર્યો' હતા.] આજના પાકિસ્તાનની અને અફઘાનિસ્તાનની પશ્ચિમનો પ્રદેશ, વૈદિક 'પર્શુ' દેશ, પારસીઓનો જૂનો પ્રદેશ, 'પર્સિયા'. (સંજ્ઞા.)
**ઈરાન-શાહ** પું. [+જુઓ 'શાહ'.] ઈ.સ. ૭૯૦માં પારસીઓ પોતાની સાથે એમનો પવિત્ર આતશ—બહેરામ (અગ્નિ) ગુજરાતમાં લાવેલા અને અત્યાર સુધી એમની અગિયારીઓમાં ચાલુ સળગતો રહે છે તે અગ્નિ. (સંજ્ઞા.)
**ઈરાની** વિ. [ફા.] ઈરાનનું, ઈરાનને લગતું. (૨) ઈરાનનું વાસી. (૩) પારસી કોમનું. (૪) સ્ત્રી. ઈરાનની ભાષા (પ્રાચીન ગાથા-અવેસ્તાની પારસીઓની.). (૫) ફારસી ભાષા. (૬) આજના ઈરાનની ભાષા. (સંજ્ઞા.)
**ઈર્ષા(-ર્ષ્યા)** સ્ત્રી. [સં.] અદેખાઈ, બીજાથી ચડિયાતા થવાની તેમજ બીજાની ચડતી સહન ન કરી શકવાની વૃત્તિ, દ્વેષ
**ઈર્ષા(-ર્ષ્યા)-ખોર** વિ. [+ફા. પ્રત્યય] અદેખું, ઈર્ષાળુ
**ઈર્ષા(-ર્ષ્યા)ખોરી** સ્ત્રી. [+ફા.] અદેખાઈ, ઈર્ષા
**ઈર્ષા(-ર્ષ્યા)ગ્નિ** પું. [+સં. अग्नि] ઈર્ષારૂપી અગ્નિ, પ્રબળ ઈર્ષા, દ્વેષની પ્રબળ લાગણી
**ઈર્ષા(-ર્ષ્યા)-ઘેલું** (-ઘેલું) વિ. [+જુઓ 'ઘેલું'.] અદેખાઈના આવેશમાં ભાન ભૂલેલું
**ઈર્ષા(-ર્ષ્યા)-જનક** વિ. [સં.] ઈર્ષા ઉપજાવનારું
**ઈર્ષા(-ર્ષ્યા)-જન્ય** વિ. [સં.] અદેખાઈને કારણે થાય તેવું
**ઈર્ષા(-ર્ષ્યા)-પાત્ર** વિ. [સં., ન.] અદેખાઈ-ઈર્ષા કરવા જેવું
**ઈર્ષા(-ર્ષ્યા)-ભાવ** પું. [સં.] દ્વેષ-ભાવ, અદેખાઈ
**ઈર્ષા(-ર્ષ્યા)-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] અદેખાઈની લાગણી
**ઈર્ષા(-ર્ષ્યા)-લુ(-ળુ)** વિ. [સં.], **ઈર્ષા(-ર્ષ્યા)વાન** વિ. [+સં. °वान् પું.] ઈર્ષાખોર, અદેખું, દ્વેષીલું
**ઈર્ષા(-ર્ષ્યા)વેશ** પું. [+સં. आवेश] અદેખાઈનો આવતો જુસ્સો
**ઈલ-ઈલ** સ્ત્રી. સિદ્ધપુર બાજુ રમાતી એક રમત, બમચી-કૂંડું
**ઈવ** સ્ત્રી. [અં.] ખ્રિસ્તી માન્યતા પ્રમાણે આદમની જોડિયણ આદિ માતા. (સંજ્ઞા.)

**ઈશ** પું. [સં.] સર્વસત્તાધારી ઈશ્વર, પરમાત્મા, પરમેશ્વર. (૨) મહાદેવ, શિવ, રુદ્ર. (૩) માલિક, શેઠ, સ્વામી (સમાસમાં ઉત્તરપદમાં)
**ઈશરમૂળ** ન. એક વેલ, નોળવેલ
**ઈશ-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] સર્વસત્તા, સંપૂર્ણ સ્વામિત્વ
**ઈશ-સ્તવન** ન., **ઈશ-સ્તુતિ** સ્ત્રી. [સં.] ઈશ્વર-સ્તવન
**ઈશાન** પું. [સં.] મહાદેવ, શિવ, રુદ્ર. (૨) ઉત્તર અને પૂર્વ વચ્ચેનો ખૂણો, ઈશાની દિશા. (સંજ્ઞા.)
**ઈશાની** સ્ત્રી. [સં.] મહાદેવ-પત્ની, પાર્વતી, દુર્ગા. (૨) ઈશાન ખૂણો. (સંજ્ઞા.)
**ઈશાનુકથા** સ્ત્રી. [+સં. अनुकथा] વિષ્ણુના કે મહાદેવના અવતાર-ચરિત્રની કથા. (૨) રાજાઓની વંશાવળી પ્રમાણેની ચરિત્રકથા
**ઈશાન્ય** વિ. [સં.] ઈશાન ખૂણાને લગતું
**ઈશાવાસ્ય** વિ. [+સં. आवास्य] સર્વત્ર ઈશ્વરથી વસેલું. (૨) ન. શુકલ યજુર્વેદના ચાળીસમા અધ્યાયરૂપે રહેલું એક ઉપનિષદ. (સંજ્ઞા.)
**ઈશિતવ્ય** વિ. [સં.] જેના ઉપર સત્તા ચલાવી શકાય તેવું.
**ઈશિતા**[1] પું. [સં.] સર્વશાસક ઈશ્વર
**ઈશિ-તા**[2] સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] સર્વોપરિપણું (આઠ મહાસિદ્ધિઓમાંની એક) (૨) ન. ઐશ્વર્ય
**ઈશુ(-સુ), ૦ખ્રિસ્ત** પું. [લા. જીસસ્ ક્રાઇસ્ટ્] ખ્રિસ્તી ધર્મના સંસ્થાપક મહાપુરુષ. (સંજ્ઞા.)
**ઈશોપનિષદ** ન. [સં. ईश+उपनिषद् સ્ત્રી.] જુઓ 'ઈશાવાસ્ય'. (સંજ્ઞા.)
**ઈશોપાસના** સ્ત્રી. [+સં. उपासना] ઈશ્વરની વિધિપૂર્વકની ભક્તિ
**ઈશ્વર** પું. [સં.] સર્વસત્તાધારી પરમાત્મા. (૨) મહાદેવ, શિવજી. (૩) (શાંકર વેદાંત પ્રમાણે) માયાશબલ બ્રહ્મ. (૪) સ્વામી, માલિક. (૫) રાજા. [૦ **ઉપર ચિઠ્ઠી(-ટ્ઠી)** (રૂ.પ્ર.) દૈવાધીનપણું. ૦**કરે તે** (રૂ.પ્ર.) કુદરતી રીતે બનતું આવે તેમ. ૦ **ના ઘરની ચિઠ્ઠી(-ટ્ઠી)** (રૂ.પ્ર.) ઈશ્વરનો હુકમ, દૈવયોગે થતો બનાવ. ૦ **ના ઘરની દોરી** (રૂ.પ્ર.) જીવનદોરી, આવરદા. ૦ **ના ઘરનું** (રૂ.પ્ર.) ભોળા દિલનું, નિષ્કપટ. (૨) ઉદાર દિલનું. (૩) માણસના કાબૂ બહારનું. ૦ **ના ઘરનું તેડું** (રૂ.પ્ર.) મૃત્યુ, મોત. ૦ **ના ઘરનો ખેલ,** (રૂ.પ્ર.) કુદરતની કરામત. ૦ **ના ઘરનો ચોર** (રૂ.પ્ર.) પાપી. ૦ **ના હાથમાં દોરી** (રૂ.પ્ર.) કુદરતી રીતે થવું એ. ૦ **ની હજૂરમાં જવું** (રૂ.પ્ર.) મરણ પામવું. ૦ **ને ખોળે** (-ખોળે) (રૂ.પ્ર.) કુદરતી રીતે જેમ થતું જાય તેમ થવું એ, નિર્ભયતાથી. ૦ **ને ઘેર જઈ ને આવવું** (રૂ.પ્ર.) મરણ-પથારીમાંથી સાજા થઈ ઊઠવું. ૦ **ને માથે કે વચમાં રાખીને** (રૂ.પ્ર.) પ્રતિજ્ઞાપૂર્વક, પ્રભુની સાક્ષીએ. ૦**નો લાલ** (રૂ.પ્ર.) દયાળુ, ઉદાર, પરોપકારી. ૦ **પ્રીત્યર્થ** (રૂ.પ્ર.) નિષ્કામ વૃત્તિથી, ફળની અપેક્ષા રાખ્યા વિના. ૦ **માથે રાખવો** (રૂ.પ્ર.) પ્રામાણિકતાથી વર્તવું. ૦ **લઠ્ઠો (-ટ્ઠો)** (રૂ.પ્ર.) [+જુઓ 'લઠ્ઠો'.] થોડું ઘી નાખી કરેલો કંસાર]
**ઈશ્વર-કર્તૃત્વ** ન. [સં.] ઈશ્વરનું કર્તાપણું. (૨) ઈશ્વરી ખેલ, ઈશ્વરની રચના
**ઈશ્વર-કૃત** વિ. [સં.] (લા.) કુદરતી રીતે થયેલું
**ઈશ્વર-કૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] (લા.) કુદરતી રીતે થયેલું કામ

**ઈશ્વર-કૃપા** સ્રી. [સં.] પ્રભુની દયા, કુદરત તરફની અનુકૂળતા

**ઈશ્વર-ચિંતન** (-ચિન્તન) ન. [સં.] પ્રભુ વિશે વિચાર-મનન

**ઈશ્વર-જન્ય** વિ. [સં.] પ્રભુ-પ્રેરિત, (૨) (લા.) કુદરતી રીતે થવાનું [લૉજી' (ન. લા.)

**ઈશ્વર-જ્ઞાન** ન. [સં.] ઈશ્વર વિશેની સાચી સમઝ, 'થિયો-

**ઈશ્વર-તત્ત્વ** ન. [સં.] ઈશ્વરનું ખરું સ્વરૂપ

**ઈશ્વર-તા** સ્રી., **-ત્વ** ન. [સં] ઈશ્વરપણું, સર્વસત્તાધીશપણું, ઐશ્વર્ય [(લા.) કુદરતી રીતે મળેલું

**ઈશ્વર-દત્ત** વિ. [સં.] ઈશ્વર તરફથી આવી મળેલું. (૨)

**ઈશ્વર-નિમિત્ત** ક્રિ.વિ. [સં.] પ્રભુ માટે

**ઈશ્વર-નિર્મિત** વિ. [સં.] ઈશ્વરે સરજેલું

**ઈશ્વર-નિષેધ** પું. [સં.] ઈશ્વર નથી એવો મત-સિદ્ધાંત

**ઈશ્વર-નિષ્ઠ** વિ. [સં.] ભગવાનમાં નિષ્ઠા-આસ્થાવાળું, ધર્મિષ્ઠ

**ઈશ્વરનિષ્ઠ-તા, ઈશ્વર-નિષ્ઠા** સ્રી. [સં.] ભગવાનમાં એકનિષ્ઠા હોવાપણું

**ઈશ્વર-નિંદક** (-નિન્દક) વિ. [સં.] ઈશ્વરની નિંદા કરનારું

**ઈશ્વર-નિંદા** (-નિન્દા) સ્રી. [સં.] ઈશ્વર તત્ત્વને વખોડવું એ

**ઈશ્વર-પદ** ન. [સં.] પ્રભુની પદવી, પ્રભુ સાથે મોક્ષાત્મકસ્થિતિ

**ઈશ્વર-પરક** વિ. [સં.] ઈશ્વરને લગતું

**ઈશ્વર-પરાયણ** વિ. [સં.] પરમાત્મામાં મશગૂલ, પ્રભુમાં આસક્તિવાળું

**ઈશ્વર-પૂજક** વિ. [સં.] પ્રભુની પૂજા-સેવા કરનારું

**ઈશ્વર-પૂજન** ન., **ઈશ્વર-પૂજા** સ્રી. [સં.] ભગવાનની વિધિ-પૂર્વકની પૂજા

**ઈશ્વર-પ્રકાશિત** વિ. [સં.] સાક્ષાત્ ઈશ્વરે પ્રગટ કરેલું

**ઈશ્વર-પ્રણિધાન** ન. [સં.] કર્મફળના ત્યાગપૂર્વક ઈશ્વરમાં અત્યંત શ્રદ્ધા અને ભક્તિ રાખવાપણું. (૨) ઈશ્વરનું યોગની રીતે ધ્યાન. (યોગ.) [નારું, ધ્યાન ધરનારું

**ઈશ્વરપ્રણિધાની** વિ. [સં., પું.] ઈશ્વરનું પ્રણિધાન કર-

**ઈશ્વર-પ્રણીત** વિ. [સં.] ઈશ્વરે રચેલું-કરેલું

**ઈશ્વર-પ્રપત્તિ** સ્રી. [સં.] ઈશ્વર પ્રત્યેની સમર્પણપૂર્વકની ભક્તિભાવના, શરણ-ભાવના

**ઈશ્વર-પ્રસાદ** પું. [સં.] જુઓ 'ઈશ્વર-કૃપા.'

**ઈશ્વર-પ્રાપ્તિ** સ્રી. [સં.] મોક્ષ, પ્રભુપદની પ્રાપ્તિ

**ઈશ્વર-પ્રાર્થના** સ્રી. [સં.] પ્રભુને વિનંતિ

**ઈશ્વર-પ્રિય** વિ. [સં.] ભગવાનને વહાલું

**ઈશ્વર-પ્રેમ** પું. [+ સં. प्रेमन् પું., ન.] પ્રભુ તરફ પ્રીતિ-પૂર્વકની આસક્તિ

**ઈશ્વર-પ્રેરણા** સ્રી. [સં.] પ્રભુએ કરેલી દોરવણી, અંતર્જ્ઞાન

**ઈશ્વર-પ્રેરિત** વિ. [સં.] ભગવાને પ્રેરેલું, દૈવી

**ઈશ્વર-પ્રોક્ત** વિ. [સં.] પ્રભુએ કહેલું

**ઈશ્વર-ભાવ** પું. [સં] ઐશ્વર્ય, પ્રભુત્વ, ઈશ્વરપણું

**ઈશ્વર-મીમાંસા** (-મીમાંસા) સ્રી. [સં.] ઈશ્વર શું છે એ વિશેની વિચારણા

**ઈશ્વર-રચિત** વિ. [સં.] જુઓ 'ઈશ્વર-કૃત.'

**ઈશ્વર-વાદ** પું. [સં.] ઈશ્વર છે એવા પ્રકારનો મત-સિદ્ધાંત, 'થિયોલૉજી,' 'થીઝમ' [માનનારું, 'થીઇસ્ટ' (ચં. ત.)

**ઈશ્વરવાદી** વિ. [સં., પું.] ઈશ્વરના અસ્તિત્વના સિદ્ધાંતમાં

**ઈશ્વર-વિદ્યા** સ્રી. [સં.] ઈશ્વર સંબંધી જ્ઞાન, 'થિયોલૉજી'

**ઈશ્વર-વિભૂતિ** સ્રી. [સં.] પ્રભુની વિભૂતિ-મહત્તા જેમાં રહેલી માનવામાં આવી છે તે રાજા

**ઈશ્વર-વૃત્તિ** સ્રી. [સં.] સત્તા-અધિકાર ભોગવવાનું વલણ

**ઈશ્વર-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] જુઓ 'ઈશ્વર-વિદ્યા.' (અં. ક.)

**ઈશ્વર-સાક્ષી** પું. [સં.] માયાયુક્ત ચૈતન્ય. (૨) ક્રિ.વિ. પ્રભુ મારી સામે ઊભા છે તેમની સાક્ષીએ

**ઈશ્વર-સામ્રાજ્ય** ન. [સં.] ઈશ્વરની સત્તા નીચેનું બ્રહ્માંડ. (૨) ધર્મ-રાજ્ય, ગુરુઓ દ્વારા ચાલતું રાજ્ય

**ઈશ્વર-સ્તવન** ન., **ઈશ્વર-સ્તુતિ** સ્રી. [સં.] પ્રભુનાં ગુણ-ગાન કરવાં એ

**ઈશ્વરાધીન** વિ. [+ સં. अधीन] ઈશ્વરને તાબે રહેલું, ઈશ્વરને શરણે ગયેલું, પ્રભુ ઉપર આધાર રાખનારું

**ઈશ્વરાધીન-તા** સ્રી. [+ સં. अधीनता] ઈશ્વરાધીનપણું

**ઈશ્વરાનુગ્રહ** પું. [+ સં. अनुग्रह] જુઓ 'ઈશ્વર-કૃપા'.

**ઈશ્વરાનુરક્તિ** સ્રી. [+ સં. अनुरक्ति], **ઈશ્વરાનુરાગ** પું. [+ સં. अनुराग] પરમેશ્વર ઉપરની પ્રીતિ

**ઈશ્વરારાધના** સ્રી. [+ સં. आराधना] પ્રભુની ભક્તિ

**ઈશ્વરાર્પણ** ન. [+ સં. अर्पण] પ્રભુને સમર્પણ. (૨) આત્મ-નિવેદન [લોકમાં જન્મ

**ઈશ્વરાવતાર** પું. [+ સં. अवतार] ભગવાનનો માનવ-દેહે

**ઈશ્વરાવિર્ભાવ** પું. [સં. आविर्भाव] ઈશ્વરનું પ્રગટ થવાપણું, પ્રભુપ્રાકટ્ય [શરણ

**ઈશ્વરાશ્રય** પું. [+ સં. आश्रय] પ્રભુનો આશરો, ભગવાનનું

**ઈશ્વરાંશ** (-રાંશ) પું [+ સં. अंश] મહાન પુરુષોમાં રહેલો ઈશ્વરી અંશ, અંશાવતાર

**ઈશ્વરાંશી** (-રાંશી) વિ. [સં., પું.] જેનામાં ઈશ્વરનો અંશ રહેલો છે તેવું, દિવ્યાત્મા

**ઈશ્વરી**[1] સ્રી. [સં.] ઈશ્વરની શક્તિ, પાર્વતી, દુર્ગામાતા

**ઈશ્વરી**[2] વિ. [સં. ईश्वर + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.], **-રીય** વિ. [સં.] ઈશ્વરને લગતું, દિવ્ય, અલૌકિક

**ઈશ્વરેચ્છા** સ્રી. [+ સં इच्छा] પ્રભુની ઇચ્છા, પ્રભુને જે ગમે તે [પ્રમાણે વર્તનારું

**ઈશ્વરેચ્છાનુવર્તી** વિ. [+ સં. अनुवर्ती, પું.] ઈશ્વરની ઇચ્છા

**ઈશ્વરોક્ત** વિ. [+ સં. उक्त] પ્રભુએ કહેલું, ઈશ્વર-પ્રોક્ત

**ઈશ્વરોક્તિ** સ્રી. [+ સં उक्ति] ઈશ્વરનું વચન, પ્રભુ-વાક્ય

**ઈશ્વરોપાસક** વિ. [+ સં. उपासक] ઈશ્વરની ઉપાસના કરનારું

**ઈશ્વરોપાસન** ન., **-ના** સ્રી. [+ સં. उपासन, -ना] પ્રભુની વિધિપૂર્વકની ભક્તિ

**ઈષત્** વિ. [સં.; સ્વર અને ઘોષ વ્યંજન પૂર્વે ईषद् : જુઓ 'ઈષદુષ્ણ' 'ઈષદ્રક્ત'.] થોડુંક, લગારેક, જરાક, જરીક

**ઈષત્પાન** ન. [સં.] થોડું પીવું એ

**ઈષત્પાંડુ** (-ત્પાણ્ડુ) વિ. [સં.] આછા પીળા રંગનું, પીળચટું

**ઈષત્સ્પૃષ્ટ** વિ. [સં.] મુખમાંના તે તે સ્થાનમાં જીભનો નહિ જેવો સ્પર્શ થતાં ઊપજતું (ઉચ્ચારણ-'ય-ર-લ-વ'નું). (વ્યા.)

**ઈષદુષ્ણ** વિ. [+ સં. उष्ण] નહિ જેવું ઊનું, સહેતું ગરમ, નવશેકું

**ઈષદ્રક્ત** વિ. [+સં. रक्त] કાંઈક રાતું, રાતી ઝાંઈ આપતુ

**ઈષા** સ્ત્રી. [સં.] ગાડાં રથ વગેરેમાં બે બળદ-ઘોડા વગેરેને જોડતાં સમાંતર આવતું લાકડું, ઊધ. (૨) હળનો એવો દાંડો, ઘોરિયો. (૩) ખાટલાની બેઉ બાજુની ઊભી વળી, ઈસ

**ઈષા-દંત** (-દન્ત) પું. [સં.] હાથીદાંત, દંતૂશળ

**ઈસ** સ્ત્રી. [સં. ઈષા] ખાટલા પલંગ વગેરેનાં પડખાંનો એ-માંનો તે તે ઊભો દાંડો

**ઈસસ** પું. શાલેડાના ઝાડનો ગુંદર, શેષગુંદર, કીંદરુ, ઇસેસ

**ઈસુ** પું. જુઓ 'ઈશુ.' (સંજ્ઞા.)

**ઈસવી, ઈસ્વી** વિ. [અર. ઈસવી] ઈસુ ખ્રિસ્તને લગતું

**ઈસવી સન, ઈસ્વી સન** પું., સ્ત્રી. [ફા. સિન્-ને-ઈસ્વી] ઈસુના જન્મથી ગણાતો સંવત્સર. (સંજ્ઞા.)

**ઈસાઈ** સ્ત્રી. [+ફા. 'આઈ' પ્રત્યય] ઈસુને લગતું. (૨) ખ્રિસ્તીધર્મનું અનુયાયી, ખ્રિસ્તી

**ઈસા-મસીહ** પું. [અર.] ઈસુ ખ્રિસ્ત. (સંજ્ઞા.)

**ઈસુ-દાસ, ઈસુ-ભક્ત** પું. [+ સં.] ઈસુનો સેવક, ખ્રિસ્તી

**ઈસ્વી** જુઓ 'ઈસવી'.

**ઈસ્વી સન** જુઓ 'ઈસવી સન'.

**ઈસ્ટર** પું. [અં.] ખ્રિસ્તી ધર્મ પ્રમાણે એપ્રિલ મહિનાના પહેલા રવિવારે પળાતો ઉત્સવ (માર્ચની ૨૧મી પછી ચાંદ્ર-પૂનમની પાછીનો રવિવાર). (સંજ્ઞા.)

**ઈહકાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] મનમાં બળવું, હિજરાવું. (૨) દિલગીર થવું. (૩) ભય પામવો. **ઇહકાવાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઇહકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઈહા** સ્ત્રી. [સં.] ઇચ્છા, વાંછા, 'વિલ' (મા.વિ.) (૨) આશા, ઉમેદ. (૩) ચેષ્ટા, પ્રવૃત્તિ

**ઈહા-મૃગ** પું. [સં.] વરુ. (૨) એ નામનો દસ રૂપકો(નાટ્ય-પ્રકારો)માંનો ચાર અંકોવાળો એક રૂપક-પ્રકાર. (નાટ્ય.)

**ઈળ** સ્ત્રી. જુઓ 'ઇયળ'. [ધાતુ, 'મૅંગેની-ઝ'

**ઈંગની** સ્ત્રી. કાચ બનાવવામાં વપરાતી એક કાળા રંગની

**ઈંગલિસ** સ્ત્રી. [અં. ઇંગ્લિશ] (લા.) બેઠો પગાર, પેન્શન

**ઈંગલિસિયો** પું. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) અશક્ત માણસ, બેઠો પગાર ખાનાર આસામી

**ઈંગલી-ઢીંગલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢીંગલી'નું દ્વિત્વ.] એ નામની એક રમત, ખીલ-માંકડી

**ઈંગળી** પું. એક જાતનો કાળા રંગનો વીંછી

**ઈંગા** સ્ત્રી. એક જાતની ડાંસ જેવી માખી

**ઈંગાર** પું. [સં અઙ્ગાર] અંગારો, ખોટારો, મોટો ટાંડો. (૨) (લા.) બળતરા, મનમાં થતી આગ-લાય

**ઈંગારિયો** પું [જુઓ 'ઈંગારો'+ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] (લા.) લોથામાં દાણાને બદલે કાળી ભૂકી બાઝે એવી જુવાર

**ઈંગારો** પું. [સં. અઙ્ગારક-> પ્રા અંગારઅ-] બળતો કોયલો, ટાંડો, ખોટારો. (૨) ઈંગારિયો, કજળી ગયેલી જુવાર

**ઈંગિયું** ન. [સં. ઇઙ્ગુદિક-> પ્રા. ઇંગુદઅ-] ઈંગોરિયાનું ઝાડ

**ઈંગોટો** પું. ગાડામાંની બેઉ પડખાંઓની ઊભી પાળ

**ઈંગોરસ** સ્ત્રી. ખેડા તરફ રમાતી બમચી-કૂંડાની રમત, ઇકલી, ઈલ-ઈલ

**ઈંગોરિયું** ન. [સં. ઇઙ્ગુદ દ્વારા] ઈંગોરીનું ફળ. [-યા જેવડું (રૂ.પ્ર.) નાનું-બઠકું]

**ઈંગોરિયો** પું. [જુઓ 'ઈંગોરિયું.'] ઈંગોરીનું વૃક્ષ, ઈંગોરિયાનું ઝાડ [ઝાડ

**ઈંગોરી** સ્ત્રી. [સં. ઇઙ્ગુદિકા> પ્રા. ઈંગુઇઆ] ઈંગોરિયાનું

**ઈંગોરું, ઈંઘોર** ન. [સં. ઇઙ્ગુદ દ્વારા] ઈંગોરિયું

**ઈંચવું** સ. ક્રિ. [હિં. તત્સમ] ખૂંચવી લેવું, ખેંચવું. (૨) શ્વાસમાં લેવું. **ઈંચાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઈંચાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઈંચાવ** પું., ૦ટ (-ટય) સ્ત્રી. મજબૂતાઈ. (૨) મજબૂત કરવું એ. (૩) તાણ, ખેંચાણ

**ઈંચાવવું, ઈંચાવું** જુઓ 'ઈંચવું'માં.

**ઈંચિયું** વિ. [અં. ઇંચ્+ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] એક ઇંચના માપનું

**ઈંચો-કોણ** વિ., પું. અર્ધા કાંગા જેવો કૂકડા જેવી આંખવાળો

**ઈંજવું** સ. ક્રિ. અગિયારીમાં અગ્નિની સ્થાપના કરવી. (૨) અભિષેક કરવો. (૩) (લા.) અર્પણ કરવું. (૪) રાજી કરવું, **ઈંજાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઈંજાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ

**ઈંજાવવું, ઈંજાવું** જુઓ 'ઈંજવું'માં.

**ઈંટ** સ્ત્રી. [સં. ઇષ્ટી> પ્રા. ઇટ્ટી, ઇટ્ટા] ચણતરમાં વપરાતું માટીનું લંબચોરસ ઘાટનું કાચું કે પકવેલું નાનું ચોસલું. [૦ થી ઈંટ બજાવવી (રૂ. પ્ર.) પાયો ઉખેડી નાખવો, મકાનનો નાશ કરવો. ૦ની ગારમાટી કરવી (રૂ. પ્ર.) પાયમાલ કરવું. ૦ની ગારમાટી થવી (રૂ. પ્ર.) પાયમાલ થવું. (૨) મકાન પડી જવું. **દોઢ ઈંટની મસ્જિદ બનાવવી** (રૂ.પ્ર.) હઠ કરવો, જિદ પકડવી. **ભદ્રેસાની ઈંટ** (રૂ. પ્ર.) ઢોઠ નિશાળિયો] [પાડનાર

**ઈંટ-ગર** પું. [+ ફા. પ્રત્યય] ઈંટોનો ઉદ્યોગ કરનાર, ઈંટ

**ઈંટગરી** સ્ત્રી. [+ફા. પ્રત્યય] ઈંટ બનાવવાનું કામ

**ઈંટ-ઢેખાળ(-ળી)** સ્ત્રી. [+જુઓ 'ઢેખાળો'.] એ નામની એક રમત, કૂકર-કાંકું, હરણ-લખિયા, મગ-કૂકડી

**ઈંટ-પજાવો** પું. [જુઓ 'ઈંટ' દ્વારા.] ઈંટનો ભઠ્ઠો

**ઈંટબંધી** વિ. [+ જુઓ 'બાંધવું'.] ઈંટનું બાંધેલું, ઈંટેરી

**ઈંટ-વાડો** પું. [+ જુઓ 'વાડો'.] ઈંટ પકવવાના ભઠ્ઠાની જમીન

**ઈંટવું** સ. ક્રિ. (કોડીની રમતમાં) આંટવું. [ઈંટી પાડવું] **ઈંટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઈંટાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઈંટાવવું, ઈંટાવું** જુઓ 'ઈંટવું'માં.

**ઈંટાળ** વિ. [જુઓ 'ઈંટ'+ ગુ. 'આળ' ત.પ્ર] ઈંટનું બનાવેલું

**ઈંટાળી** સ્ત્રી [જુઓ 'ઈંટાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ઈંટોનો માર મારી મારી નાખવાની ક્રિયા

**ઈંટાળું** વિ. [જુઓ 'ઈંટ' + ગુ. 'આળું' ત.પ્ર.] ઈંટવાળું. (૨) ન. ભાંગેલી ઈંટોના ટુકડા, ઈંટાળો

**ઈંટાળો** પું. [જુઓ 'ઈંટાળું'.] ભાંગેલી ઈંટનો ટુકડો. (૨) ગારામાંથી ઈંટનાં ચોસલાં પાડવાનું સાધન. (૩) (લા.) મૂર્ખ

**ઈંટિયો** પું. કોડી આંટવામાં હોશિયાર [બનાવેલું

**ઈંટેરી, ઈંટેલ, ઈંટોરી** વિ. [જુઓ 'ઈંટ' દ્વારા.] ઈંટનું

**ઈંટો રે ઈંટો** સ્ત્રી. એક રમત

**ઈંડર** પું. ઊંટના પેટ નીચેનો ઊપસેલો કઠણ ભાગ, ઊંટના આગલા ભાગમાં પગ પાસે ગોળ ચગદા જેવું હોય છે તે

**ઈંડાઈ** સ્ત્રી. એક જાતની વનસ્પતિ, લાંગલી, નાગલી [દાવ

**ઈંડા-દાવ** પું. [જુઓ 'ઈંડું' + 'દાવ'.] એક રમત, જમાનિયો

**ઈંઢિયું** ન. ફેણિયાને બદલે તોલનું સાંધણ

**ઈંડી-પીંડી** સ્ત્રી., **ઈંઢિયાં-પીંઢિયાં** ન., બ.વ. વરકન્યાને પોંખતી વખતે એમને માથેથી ઉતારીને ચારે કોર નાખવામાં આવે છે તે રાખોડીનાં મૂઠિયાં (જુઓ 'ઈંડલી-પીંડલી.')

**ઈંડું** ન. [સં. अण्डक- > પ્રા. अंडअ-] પંખી અને કેટલાંક જંતુઓનો અર્ધપક્વ લંબગોળ આકૃતિનો કોશ, અંડ, બેદું. (૨) શિખરબંધ મંદિર ઉપરનો પથ્થરનો કળશ. [૦ ચડા-(-ઢા)વવું (રૂ.પ્ર.) ભારે વખાણનું કામ કરવું]

**ઈંડું-ઈંડું** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઈંડું'–દ્વિર્ભાવ.] એક રમત

**ઈંડાળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી [સં. अण्डावलि > પ્રા. अंडाउलि] ઝીણાં ઈંડાંઓનો જથ્થો. (૨) ઈંડાં લઈને જતી કીડીઓની હાર. (૩) (લા.) એક જ માબાપનાં મોટી સંખ્યાનાં છોકરાં

**ઈંડાળું** વિ. [જુઓ 'ઈંડાળ'+ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઈંડાં લઈ જતું (કીડીઓ ખાસ કરી)

**ઈંઢૂઈ, ઈંઢા(-ઢો)ણી** સ્ત્રી. માથા ઉપર ભાર ઉપાડતી વખતે ભાર માથામાં ન ખૂંચે એ માટે મૂકવાનું ઘાસનું ગૂંથીને કરવામાં આવતું ફીંડલું, ઉઢાણી

**ઈંઢી-પીંઢી** જુઓ 'ઈંડી-પીંડી'.

**ઈંઢુવો** પું. [જુઓ 'ઈંઢોણી'.] ઈંઢોણી. (૨) વજન ઉપાડવા માટે માથા ઉપર મુકાતો લૂગડાનો વીંટો, મોલાચો

**ઈંઢોણી** જુઓ 'ઈંઢાણી'.

**ઈંદરખ** પું. [સં. इन्द्र-वृक्ष > પ્રા. इंद-रुक्ख] પંચમહાલનું કોયલા પાડવાને અનુકૂળ એવું એ નામનું ઝાડ

**ઈંદરજવ, ઈંદરજો** પું. જુઓ 'અંદરજો'.

**ઈંદરવરણું, ઈંદરામણું** ન., **ઈંદ્રી-વરણી** સ્ત્રી. જુઓ 'ઇંદ્રામણું'.

**ઈંધણ** ન., [સં. इन्धन > પ્રા. इंधण] રસોઈ વગેરેને માટે બાળવાનાં લાકડાં, બળતણ

**ઈંધણ-ધોરી** પું. [+જુઓ 'ધોરી'.] (લા.) ભાર વહેનારો આદમી. (૨) વિ. બળદિયું, મૂર્ખ. (૩) હીણકમાઉ, નિરુદ્યમી

**ઈંધણું** ન. [સં. इन्धनक- > પ્રા. इंधणअ-] જુઓ 'ઈંધણ'.

**ઈંધરા(-રો)ણી** (-રૉ-) સ્ત્રી. વેચાવા આવેલું બળતણ ભરેલું ગાડું

**ઈંધાણી** સ્ત્રી. જુઓ 'એંધાણી'.

**ઈંપળી-પીંપળી** સ્ત્રી. એ નામની એક રમત, ઇંપળી-પીપળી, ઝાડ-પીપળી, આંધળી પીપળી

**ઈંફળ** જુઓ 'ઈંફળ'.



બ્રાહ્મી નાગરી ગુજરાતી

**ઉ** પું. [સં.] ભારતીય-આર્ય વર્ણમાળાનો ઓષ્ઠ્ય હ્રસ્વ સ્વર. (એ સ્વરિત–અસ્વરિત દશામાં હ્રસ્વ ઉચ્ચરિત થાય છે, પરંતુ જ્યારે સ્વરિત સ્વર પછી આવે છે ત્યારે પૂર્વ સ્વર સાથે સંધિસ્વરાત્મક બનતો હોઈ અડધી માત્રા જેટલો માંડ સમય લે છે : હઉવો)

**ઉકટામણી** સ્ત્રી. કન્યાને વળાવવાના વખતની એક ક્રિયા. (૨) પરણ્યા પછી ગુલાલ રમવાને દહાડે વરનો ગોર વર-વધૂના પૂર્વજોનાં નામોનો કાગળ વાંચે છે એ ક્રિયા

**ઉકટાવવું** જુઓ 'ઊકટવું'માં. (૨) જમીનમાં દાટેલી વસ્તુ ખોદી કાઢવી. (૩) યુક્તિથી વાત કઢાવી લેવી. (૪) હવા ભરવી [કરવામાં આવતું ભોગાસન

**ઉકટાસન** ન. [હિં. (< સં. उत्कट) + સં. आसन] યુક્તિથી

**ઉકડ-મુકડ** સ્ત્રી એક રમત, કાકડ-કુંભો

**ઉકડું** વિ. [સં. उत्कटक- > પ્રા. उक्कडअ-] પગની પાની જમીન ઉપર રાખીને ઘૂંટણના પાછલા ભાગ ઉપર બેઠું હોય તેવું. [૦ બેસવું (-બૅસવું) (રૂ.પ્ર.) ઉભડક બેસવું]

**ઉકણાવવું** જુઓ 'ઊકણવું'માં.

**ઉકતારવું** અ.ક્રિ. આગળ વધવું

**ઉકતાવવું, ઉકતાવાવું** જુઓ 'ઉકતાવું'માં.

**ઉકતાવું** અ.ક્રિ. કંટાળવું. (૨) થાકી જવું. ઉકતાવાવું ભાવે., ક્રિ. ઉકતાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉકનિયું** વિ. [જુઓ 'ઊકન' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઊકન, સજ્જ, તૈયાર, હાજર [નવાઈની ચીજ

**ઉકમાઈ** સ્ત્રી. [પ્રા.] ઉત્સાહ, આનંદ. (૨) પોરસ. (૩)

**ઉકમાવવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ઉકમાઈ',-ના. ધા.] નિમણૂક કરવી

**ઉકરડી** સ્ત્રી [જુઓ 'ઉકરડો'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નાનો ઉકરડો. (૨) ઉકરડાની અધિષ્ઠાત્રી મેલી દેવી. [૦ ઉઠાડવી, ૦ નોતરવી, ૦ બેસાડવી (-બૅસાડવી) (રૂ.પ્ર.) લગ્ન વગેરે માંગલિક પ્રસંગે ઘરથી થોડે દૂર ઉકરડાના સ્થાને એ દેવીનું આવાહન કરવાની પૂજન-વિધિ. ૦ દાટવી (રૂ. પ્ર.) એવી વિધિ વખતે ઉકરડામાં પૈસો સોપારી છાનાં માનાં દાટવાં. ૦ ને વધતાં વાર નહિ (રૂ. પ્ર.) કન્યા ઉંમર-લાયક થાય ત્યારે એકદમ વધી જાય]

**ઉકરડો** પું. [સં. उत्करक- > પ્રા. उक्करअ- + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] છાણ તથા કચરો-પૂંજો વગેરેનો કરવામાં આવતો ઢગલો અને એવું સ્થાન. (૨) (લા.) ગંદવાડ. [-ડે જવું (રૂ. પ્ર.)

મળશુદ્ધિ કરવા જવું, ઝાડે જવું, ખસુ઼ જવું. ૦ કરવો (રૂ.પ્ર.) કામકાજ કે દેવાને આળસથી વધવા દેવું. (૨) એક જ ઠેકાણે ચીજવસ્તુઓ નાખ્યા કરવી.]

**ઉકરાંટું** વિ. અભિમાની, ગર્વીલું. (૨) (લા.) અવળા પ્રકારનું, ઊંધું [તાલાવેલી, આતુરતા, ચટપટી

**ઉકરાંટો** પું. ઉકાંટો, ઉત્સાહાત્મક આવેશ, ઉશ્કેરાટ. (૨)

**ઉકલત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊકલવું'.] ઊકલવું એ, ઉકેલ. (૨) (લા.) સૂઝ. (૩) શક્તિ

**ઉકરાવવું** જુઓ 'ઊકરવું'માં.

**ઉકલાવવું** જુઓ 'ઊકલવું'માં.

**ઉકસાવવું** જુઓ 'ઊકસવું'માં.

**ઉકળાટ, -ટો** પું., **-મણ** (-મણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊકળવું' + ગુ. 'આટ, -ટો' -'આમણ' કૃ. પ્ર.] (લા.) ગરમી કે સૂર્યના તાપને લીધે થતી અકળામણ, કઠારો. (૨) સંતાપ. (૩) ગુસ્સો.

**ઉકળાવવું** જુઓ 'ઊકળવું'માં. (૨) (લા.) ગુસ્સે કરવું

**ઉકંદ** (ઉકન્દ) વિ. [સં. उत्स्कन्द > પ્રા. उक्खंध] [ગ્રા.] જેના ઉપર હજુ ધોંસરું ન નાખ્યું હોય તેવી કાંધવાળું. (૨) (લા.) પલોટચા વિનાનું

**ઉકાટો** જુઓ 'ઉકાંટો.'

**ઉકાણો** પું. ચોરી

**ઉ-કાર** પું. [સં.] 'ઉ' વર્ણ. (૨) 'ઉ' ઉચ્ચારણ

**ઉકારાંત** (-રાન્ત) વિ. [+સં. अन्त] જેને છેડે હ્રસ્વ ઉકાર આવ્યો છે તેવું (પદ શબ્દ વગેરે)

**ઉકારિયું** ન જુઓ 'ઊંકારિયું.'

**ઉકાવું** જુઓ 'ઊકવું'માં.

**ઉકાસ**[૧] પું. [સં. उत्कर्ष > પ્રા. उक्कस्स, उक्कास] (લા.) ઉશ્કેરણી, ઉત્તેજના

**ઉકાસ**[૨] પું. [સં. अवकाश] ખાલી જગ્યા. (૨) ખાલી સમય. (૩) નવકાંકરીની રમતમાં કાંકરીની એક ચાલ. (૪) (લા.) સગવડ, અનુકૂળતા

**ઉકાસણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉકાસવું' + ગુ. 'અણી' કૃ.પ્ર.] ઉશ્કેરણી, ઉત્તેજના. (૨) પેરવી, યુક્તિ. (૩) માગણી

**ઉકાસવું** સ. ક્રિ. [સં. उद्+कृष्-कर्ष् > પ્રા. उक्कस्स-] ઉપર ફેંકવું. (૨) નસાડવું (જૂ.ગુ.)

**ઉકાળ** પું. [સં. उत्काल > પ્રા. उक्काल] આબાદી કે ચડતીનો સમય. (૨) સારા પાકનો સમય, સુકાળ

**ઉકાળવું** જુઓ 'ઊકળવું'માં. (૨) (લા.) બગાડવું, ખરાબ કરવું, નુકસાન કરવું, (નુકસાનના અર્થમાં) લાભ કરવો. **ઉક(-કા)ળાવવું** પુનઃપ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉકાળો** પું. [જુઓ 'ઉકાળવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] 'ઉકાળ-વાની-ખદખદાવવાની ક્રિયા. (૨) ઔષધનો ભૂકો નાખી કરવામાં આવતો ક્વાથ. (૩) મરી-સૂંઠ આદિનો ભૂકો નાખી ઉકાળેલાં દૂધ-પાણી. (૪) સોનારૂપાને ધોવા તથા હાથીદાંત વગેરે ખટવવા માટે ખાટી ચીજનો કરાતો ક્વાથ. (૫) (લા.) ક્રોધ કે ગુસ્સાથી જીવને થતો સંતાપ. [**લોહી-ઉકાળો** (રૂ. પ્ર.) માનસિક પ્રબળ સંતાપ, ક્લેશ]

**ઉકાંચળી** વિ., સ્ત્રી. [સં. उत्कञ्चुलिका > પ્રા. उक्कंचुलिआ] જેણે ચોળી કે કાપડું-કબજે નથી પહેર્યાં તેવી (સ્ત્રી), કાંચળી વિનાની (સ્ત્રી)

**ઉકાંટવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઉકાંટો', ના. ધા.] રોમાંચિત થવું. (૨) ધ્રૂજવું, કંપવું

**ઉકાંટો** પું. [સં. उत्कण्टक- > પ્રા. उक्कंटअ-રુવાડાં ઊભાં થવાં] (લા.) ઉત્સાહ, ઉકરાંટો. (૨) તાલાવેલી. (૩) અભાવ, કંટાળો. (૪) પ્રકોપ

**ઉકાંસવું** સ. ક્રિ. [સં. उत्कृष्-कर्ष् > પ્રા. उक्कस्स-] ખોદી કાઢવું, બહાર કાઢવું. (૩) (લા.) ઉત્તેજન આપવું. ચડાવવું, ઉશ્કેરવું. (૪) ધ્યાન પર લાવવું, ભુલાયેલું તાજું કરવું. (૫) નજરમાં લાવવું, પ્રગટ કરી બતાવવું. **ઉકાંસાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉકાંસાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉકાંસણ** ન. [સં. उत्कर्षण > પ્રા. उक्कस्सण], **-ણી** સ્ત્રી., **-ણું** ન. [+ગુ. 'ઈ' – 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઉત્તેજન, ઉશ્કેરણી. (૨) ઉન્નતિ, ચડતી, ઉત્કર્ષ

**ઉકાંસાવવું, ઉકાંસાવું** જુઓ 'ઉકાંસવું'માં.

**ઉકીર** પું. [જુઓ 'ઉકેરો'.] આંખનો ચેપડો. (૨) ખોદેલી માટીનો ઢગલો

**ઉકુણ** પું. [સં. उत्कुण > પ્રા. उक्कुण] માંકડ. (૨) જૂ

**ઉકુશ** પું. એક પ્રકારનો સાથળ અને પગ ઉપર થતાં ચાઠાંનો રોગ, 'સ્કર્વી'

**ઉકેડી** સ્ત્રી. એક પ્રકારની ભાજી

**ઉકેરો** પું. [સં. उत्करक- > પ્રા. उक्केरअ-] જમીનમાંથી ઊધઈ વગેરે માટી બહાર કાઢી નાના મોટા ઢગલા કરે છે એવો ઢગલો. (૨) કચરાનો ઢગલો. (૩) નવાં વીંધેલાં નાક-કાનના વીંધ આસપાસ લોહીનો બાજતો પોપડો-ખરેંટો

**ઉકેરવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઉકેરો',–ના.ધા.] (લા.) કનડવું, પજવવું. **ઉકેરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉકેરાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉકેરાવવું, ઉકેરાવું** જુઓ 'ઉકેરવું'માં.

**ઉકેલ** પું. [દે. પ્રા. उक्केल्ल અને જુઓ 'ઉકેલવું'.] નજર પહોંચાડવાપણું, આવડત. (૨) ઝડપથી કામ કરવાની શક્તિ, ઉકલત. (૩) ખુલાસો, નિર્ણય, નિકાલ, નિરાકરણ. (૪) સૂઝ, સમઝ. [**૦ આપવો, ૦ કાઢવો** (રૂ. પ્ર.) નિરાકરણ કરી આપવું. **૦ પડવો** (રૂ. પ્ર.) સૂઝ પડવી, સમઝાવું]

**ઉકેલણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉકેલવું' + ગુ. 'અણી' કૃ.પ્ર.] ખુલાસો, નિરાકરણ

**ઉકેલ-બાકી** વિ. [જુઓ 'ઉકેલ' + 'બાકી'.] જેનો હજી ઉકેલ-નિર્ણય–નિરાકરણ નથી કરવામાં આવેલ તેવું, 'બૅક-લૅાગ'

**ઉકેલવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. उक्केल; અને 'ઊકલવું'નું પ્રેરક રૂપ] બાંધેલી કે ગૂંથેલી યા ગૂંચવાયેલી વસ્તુને છૂટી યા ખુલ્લી કરવી. ગૂંચ કાઢવી. (૨) અક્ષર ઓળખવા, સ્પષ્ટ રીતે વાંચી લેવું. (૩) ખુલાસો કરી આપવો. (૪) (લા.) ખાવું, જમવું. **ઉકેલાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉકેલાવવું** પુનઃ પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉકેલાવવું, ઉકેલાવું** જુઓ 'ઉકેલવું'માં.

**ઉકેલો** પું. [જુઓ 'ઉકેલવું' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ ['ઉકેલ'.

**ઉક્ત** વિ. [સં.] બોલેલું, કહેલું

**ઉક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] બોલ, કથન, વચન. (૨) નાટચરચનામાં તે તે પાત્રનો વચન-વિન્યાસ. (નાટ્ય.) (૩) પ્રસાદગુણ. (કાવ્ય-)

**ઉક્તિ-પ્રકાર** પું. [સં.] બોલવાની રીત, કહેવાની ઢબ
**ઉક્તિ-પ્રત્યુક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] બોલવું અને એનો સામો જવાબ આપવો એ
**ઉક્તિ-રૂઢિ** સ્ત્રી. [સં.] રૂઢ શબ્દોનો પ્રયોગ, 'ઇડિયમ' (ર. મ.)
**ઉક્તિ-વિલાસ** પું. [સં.] બોલવાની છટા, 'રેટોરિક' (ર. મ.)
**ઉક્તિ-સંગ્રહ** (-સઙ્ગ્રહ) પું. [સં] એકઠાં કરેલાં વચનોનો સંગ્રહ. (૨) વાક્યોનો સંગ્રહ [બોલવાની આવડત
**ઉક્તિ-સામર્થ્ય** ન. [સં.] કહેવાની શક્તિ, વાક્ચાતુર્ય, છટાથી
**ઉક્તોપસંહાર** (-સંહાર) પું. [સં. उक्त + उपसंहार] કરેલા ભાષણને આટોપવાની ક્રિયા [એક પ્રકાર. (૪) જીવન
**ઉક્થ** ન. [સં.] વાક્ય. (૨) વૈદિક સ્તોત્ર. (૩) સામગાનનો
**ઉક્ષ(-ક્ષા)** પું. [સં. उक्षन् નું પ.વિ., એ. વ. उक्षा] આખલો, સાંઢ [ઉખેડવાનું મહેનતાણું
**ઉખડામણ** ન [જુઓ 'ઊખડવું + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.]
**ઉખડાવવું** જુઓ 'ઊખડવું'માં.
**ઉખડિયો** પું. [જુઓ 'ઊખડવું' + ગુ 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] વાસણ સાફ કરવા વપરાતો લોખંડનો કે એવો ચપટો કટકો, ઓખરિયો. (૨) ખરેટો
**ઉખરડું(-ણું)** ન. બીજાની વાત બહાર પાડવાપણું. (૨) વિ. ઉઘાડું, ખુલ્લું, અડવું. (૩) કાંઈ પાથર્યા વિનાનું
**ઉખરડો** પું. જુઓ 'ઓખરાડો'. (૨) એક જાતનું ઘાસ, કૂતરી ઘાસ
**ઉખરણું** જુઓ 'ઉખરડું.'
**ઉખરલો** પું. [સં. उद्खल] ઉખળિયો, ખાંડણિયો, ઊખલો
**ઉખરાઢ** પું. રૂંછાંવાળો જમીન ઉપર પથરાતો એક વેલો
**ઉખરાડિયો** જુઓ 'ઓખરાડિયો'. [ખરેટો, ઉખડિયો
**ઉખરાડું** ન. વાસણમાં દહીં દૂધ કે અનાજનો જામેલો
**ઉખરાડું** વિ. ઉઘાડું, ખુલ્લું, અડવું, ઉખરડું
**ઉખરાંટો** પું. જુઓ 'ઓખરાડો'–'ઓઘરાળો.'
**ઉખરાવવું** જુઓ 'ઊખરવું'માં.
**ઉખળામણ** ન. [જુઓ 'ઊખળવું + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] ઉખળાવવાનું મહેનતાણું
**ઉખળાવવું** જુઓ 'ઊખળવું'માં.
**ઉખળિયો**[1] પું. [સં. उद्खल > પ્રા. उक्खल + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઊખળો, ખાંડણિયો, ઉખરલો
**ઉખળિયો**[2] પું. રાંધવા માટે વપરાતાં વાસણ સાફ કરવાનું લોઢાનું ઓજાર. (૨) રસોઈમાં ઉપર-તળે કરવાનું સાધન, તવેથો
**ઉખાડ** પું. [સં. उत्खात > પ્રા. उक्खाड ખોદી નાખેલું; ભૂ.કૃ.] ઊખડી ગયેલો પોપડો. (૨) ખાડો. (૩) વસ્તી વિનાની વેરાન જગ્યા, રાન
**ઉખાડ-પછાડ** (-ડચ) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પછાડવું'-] ધમ-પછાડ. (૨) ઊલટ-પૂલટ. (૩) ગોટાળો, અવ્યવસ્થા. (૪) (લા.) ચાડી ખાવાપણું
**ઉખાડવું** જુઓ 'ઊખડવું'માં. (૨) (લા.) ઢંકાયેલી વાત કે એવું કાંઈ શરૂ કરવું, તાજું કરવું. (૩) પદચ્યુત કરવું, ઉઠાડી મૂકવું. **ઉખાડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉખાડાવવું** પુનઃપ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉખાડાવવું, ઉખાડાવું** જુઓ 'ઊખડવું' અને 'ઉખાડવું'માં.
**ઉખાડો** પું. [જુઓ 'ઉખાડ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] દૂધપાક કે બીજો પાક કરતાં વાસણની અંદરની દીવાલે ચોંટતો ઓઘરાળો–ખરેટો, ઉખડિયો
**ઉખાણું** ન., -ણો પું. [સં. उपाख्यानक- > પ્રા. उवक्खाणअ-, उक्खाणअ-, ન.] દૃષ્ટાંત-કથન. (૨) ફાયડો, સમસ્યા
**ઉખામણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉખાણું' દ્વારા.] લોકોક્તિ, કહેવત
**ઉખાયણું** ન. ભૂમિ-શય્યા, જમીન ઉપરની પથારી
**ઉખારિયું** ન. રેંટિયામાં બે ચમરખાં વચ્ચે માળ સરખી રાખવા તેમજ ત્રાક આઘી પાછી ન ખસે એ માટે રાખવામાં આવતો આકડાનો યા ડાંડલિયા થોરનો કે એરડાના છોડનો પોલો કટકો, અખારિયો [દેવા
**ઉખાલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. ઊલટી, બકારી. (૨) ઊલટી અટકાવવાની
**ઉખાલ-જુલાબ** (ઉખાલ્ય-) પું. [+જુઓ 'જુલાબ'.] કોગળિયું, 'કૉલેરા'
**ઉખાલ-પ(-પુ,-પ્ર)ખાલ** (-લ્ય...-લ્ય) સ્ત્રી. [સં. उत्क्षाल-प्रक्षाल-] (લા.) ઊલટી અને ઝાડા. (૨) સખત ઊલટી
**ઉખાલવું** અ.ક્રિ. [સં. उद् + क्षल्-क्षाल्- > પ્રા. उक्खाल ('ળ' નથી થયો)] ઊલટી કરવી. **ઉખાલાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉખાલાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઉખાલાવવું, ઉખાલાવું** જુઓ 'ઉખાલવું'માં.
**ઉખાવું** જુઓ 'ઊખવું'માં.
**ઉખાળવું** સ. ક્રિ. [દે.પ્રા. उक्खाल] ઉખેળવું, વીંટાયેલું કે સંકેલાયેલું ઉકેલવું. (૨) ખુલ્લું કરવું, ઉઘાડું કરવું. (૩) (લા.) ભુલાયેલું તાજું કરવું. **ઉખાળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉખાળાવવું** પુનઃપ્રે., સ.ક્રિ.
**ઉખાળાવવું, ઉખાળાવું** જુઓ 'ઉખાળવું'માં.
**ઉખાળો** પું. [જુઓ 'ઉખાળવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] (લા.) દબાવી રાખેલો વિચાર કે વિચારો સમય આવ્યે બહાર ખુલ્લા મૂકવાની ક્રિયા
**ઉખાંખવું** અ.ક્રિ. [રવા.] ખોંખારવું. **ઉખાંખાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉખાંખાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઉખાંખાવવું, ઉખાંખાવું** જુઓ 'ઉખાંખવું'માં.
**ઉખાંગવું** અ. ક્રિ. આરડવું, બરાડવું. **ઉખાંગાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉખાંગાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઉખાંગાવવું, ઉખાંગાવું** જુઓ 'ઉખાંગવું'માં.
**ઉખેડ** પું. [જુઓ 'ઉખેડવું'.] જુઓ 'ઉખાડ'.
**ઉખેડવું** જુઓ 'ઊખડવું'માં. **ઉખેડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉખેડાવવું** પુનઃપ્રે., સ.ક્રિ.
**ઉખેડાવવું, ઉખેડાવું** જુઓ 'ઉખેડવું'માં.
**ઉખેડો** પું. [જુઓ 'ઉખેડ' +ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ઉખાડો'.
**ઉખેડિયો** પું. [જુઓ 'ઉખેડવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] ઓખરાડિયો
**ઉખેવવું** સ. ક્રિ. [સં. उत्क्षेप > પ્રા. उक्खेव, ના.ધા.] લેપ કરવો, અર્ચા કરવી. (૨) સળગાવવું. **ઉખેવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉખેવાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઉખેવાવવું, ઉખેવાવું** જુઓ 'ઉખેવવું'માં.
**ઉખેળવું** જુઓ 'ઊખળવું'માં. **ઉખેળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. ઉખે-

ળાવવું પુનઃપ્રે., સ.ક્રિ.
**ઉખેળાવવું, ઉખેળાવું** જુઓ 'ઉખેળવું' માં.
**ઉખેળો** પું. [જુઓ 'ઉખેળવું + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઉખેળવું એ. (૨) (લા.) કલંક ઉઘાડું પાડવું એ. (૩) મનમાં આવેલો વિચાર બહાર કાઢવો એ
**ઉખેડિયો** પું. ઓખરાડો, ખરેરો
**ઉગટણું** ન. [જુઓ 'ઊગટવું' + ગુ. 'અણું' -કૃ.પ્ર.] લગ્ન પ્રસંગે વરકન્યાને શરીરે લગાવવામાં આવતી ભીની કરેલી હળદર, પીઠી
**ઉગટાવવું** જુઓ 'ઊગટવું'માં.
**ઉગડાવવું** જુઓ 'ઉગાડવું'માં.
**ઉ(-ઊ)ગમ** પું. [સં. उद्-गम > પ્રા. उग्गम] ઊગવું એ. (૨) ઉત્પત્તિ, જન્મ. (૩) ઉત્પત્તિસ્થાન. (૪) આરંભ, શરૂઆત
**ઉ(-ઊ)ગમ-કાલ(-ળ)** પું. [+સં.] આરંભ-કાળ
**ઉગમણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી, [સં. उद्गमन > પ્રા. उग्गमण, ન.] ઉગમ. (૨) પૂર્વદિશા
**ઉગમણું** વિ. [સં. उद्-गमनक- > પ્રા. उग्गमणअ-] પૂર્વ દિશાનું
**ઉ(-ઊ)ગમ-દાસ્ત** વિ. [+ફા.] ખંતીલું. (૨) કામગરું
**ઉ(-ઊ)ગમ-દાસ્તી** સ્ત્રી. [+ફા.] ખંત, (૨) કામગરાપણું
**ઉ(-ઊ)ગમ-સ્થાન** ન. [+સં.] ઉત્પત્તિ-સ્થાન, મૂળ
**ઉગવણી** સ્ત્રી. લેણાની ઉઘરાઈ, ઉઘરાત, વસૂલાત. (૨) મહેસૂલની વસૂલાત. (૩) ઉઘરાણી
**ઉગંટ** (ઉગણ્ટય) સ્ત્રી. ઉગટણું, પીઠી ચોળવાની ક્રિયા
**ઉગાડ** પું. [જુઓ 'ઉગાડવું'.] ઊગવાની ક્રિયા
**ઉગાડવું** જુઓ 'ઊગવું' માં. **ઉગાડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉગડાવવું**
**ઉગાડાવવું** પુનઃપ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉગાડાવવું, ઉગાડાવું** જુઓ 'ઉગાડવું'માં.
**ઉગામવું** સ.ક્રિ. [સં. उद्-गमय- > પ્રા. उग्गाम-] મારવા માટે ઊંચું કરી બતાવવું. **ઉગામાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉગામાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉગામાવવું, ઉગામાવું** જુઓ 'ઉગામવું'માં.
**ઉગાર**[1] પું. [સં. उद्-गार > પ્રા. उग्गार] બકારી-ઊલટીમાંથી બહાર નીકળેલું પ્રવાહી
**ઉગાર**[2] પું. [જુઓ 'ઉગારવું'.] ફસાયેલી કે મૂંઝાયેલી સ્થિતિમાંથી બચાવ-છૂટકારો-રક્ષણ, ઉદ્ધાર
**ઉગારણ** વિ. [જુઓ 'ઉગારવું + ગુ. 'અણ' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] ઉગારી લેનાર, બચાવી લેનાર [પુનઃપ્રે., સ.ક્રિ.
**ઉગારવું** જુઓ 'ઊગરવું'માં. **ઉગારાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉગારાવવું**
**ઉગારાવવું, ઉગારાવું** જુઓ 'ઉગારવું'માં.
**ઉગારો**[1] પું. [જુઓ 'ઉગાર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઉગાર, બચાવ, છૂટકો. (૨) બચી જવાનો ઉપાય. [**-રે પડવું** (રૂ. પ્ર.) જમે રહેવું. (૨) બાકી રહેવું, બચવું. **-રે પાડવું** (રૂ. પ્ર.) જમા રાખવું. (૨) બચાવવું]
**ઉગારો**[2] પું. [જુઓ 'ઊગવું' દ્વારા.] ચોમાસામાં ઊગતા અને ફાલતા નાના છોડવાઓનો જથ્થો, ઉગાવો
**ઉગાવું** જુઓ 'ઊગવું' માં.
**ઉગાવો** પું. [જુઓ 'ઊગવું' દ્વારા.] ઊગવાપણું, ફાલ, ઉગારો
**ઉગ્ર** વિ. [સં.] આકરું, પ્રચંડ, પ્રખર, સખત. (૨) તીક્ષ્ણ, દાહક. (૩) બળવાન, મજબૂત, પ્રબળ. (૪) (લા.) ક્રોધી, ગુસ્સેદાર
**ઉગ્રકર્મા** વિ. [સં., પું.] ઉગ્ર કામ કરનારું
**ઉગ્ર-તર** વિ. [સં.] વધારે ઉગ્ર [ભાવ. (કાવ્ય.)
**ઉગ્ર-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉગ્રપણું. (૨) તિરસ્કાર બતાવનારો એક
**ઉગ્રમત-વાદ** પું. [સં.] ધર્મમાં અત્યંત વિશુદ્ધતા લાવવી જોઇયે એ પ્રકારનો મત-સિદ્ધાંત ['પ્યોરિટન' (સં. ૨ ભદ્ર.)
**ઉગ્રમતવાદી** વિ. [સં., પું.] ઉગ્રમતવાદમાં માનનારું.
**ઉગ્રાતિ-ઉગ્ર** વિ. [ + સં. अति-उग्र, સંધિ વિના] અત્યંત ઉગ્ર, ઉગ્રથી પણ કયાંય ઉગ્ર, પ્રચંડતમ
**ઉગ્રામ્લ** પું. [+સં. अम्ल] એક જાતનો પીળો પાસાદાર ઝેરી પદાર્થ, 'પિકરિક એસિડ'
**ઉઘડાવવું** જુઓ 'ઊઘડવું'–'ઉઘાડવું'માં.
**ઉઘરડવું** સ. ક્રિ. લાકડાને સંઘાડે ચડાવી નખલાથી ઉતારવું. **ઉઘરડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉઘરડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઉઘરડાવવું, ઉઘરડાવું** જુઓ 'ઉઘરડવું'માં.
**ઉઘરાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉઘરાવવું + ગુ. 'આઈ' કૃ.પ્ર.] મહેસૂલ–કર–સાંથ–દેવું–દાન-ફાળો વગેરેની વસૂલાત
**ઉઘરાણિયો** પું. [જુઓ 'ઉઘરાણું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ઉઘરાણીનું કામ કરનારો માણસ
**ઉઘરાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉઘરાણું' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે, ત.પ્ર.] લેણાની માગણી, લેણું એકઠું કરવાનું કામ. (૨) કોઈ પણ વસ્તુ પાછી લેવાની વારે ઘડીએ કરવામાં આવતી માંગ. (૩) એ પ્રકારની યાદી આપવી એ, 'રિમાઇન્ડર'. (૪) એ રીતે આવેલી વસૂલાત
**ઉઘરાણી-પાઘરાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉઘરાણી'નો દ્વિર્ભાવ.] ઉઘરાણી અને વસૂલાતને લગતું કામકાજ
**ઉઘરાણું** ન. [જુઓ 'ઊઘરાવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] ઘણાં માણસો પાસેથી ઉઘરાવીને એકઠું કરવાની ક્રિયા, ફંડ-ફાળો. (૨) ફાળામાં ભરાયેલી રકમ
**ઉગરાત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊઘરાવું' દ્વારા.] ઉઘરાવવાની ક્રિયા, ઉઘરાઈ. (૨) એ રીતે થયેલી વસૂલાત
**ઉઘરાત-દાર** (ઉઘરાત્ય-) પું. [ + ફા. પ્રત્યય] ઉઘરાતનું કામ કરનાર માણસ. (૨) મહેસૂલી અમલદાર, વસૂલાતી અધિકારી, તહેસીલદાર
**ઉઘરામણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉઘરાવવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ.પ્ર.] ઉઘરાવવાનું કામ, વસૂલાત. (૨) વસૂલ કરવાનો દર
**ઉઘરામણું** ન. [જુઓ 'ઉઘરાવવું' + ગુ. 'આમણું' કૃ. પ્ર.] ઉઘરાવવાનું કાર્ય, ઉઘરાવી ભેગું કરવાની ક્રિયા
**ઉઘરાવડા(-રા)વવું** જુઓ 'ઉઘરાવવું'માં.
**ઉઘરાવવું** સ. ક્રિ. [સં. उद्ग्राह- > પ્રા. ऊघार-દ્વારા] જુદે જુદે ઠેકાણેથી જુદી જુદી વ્યક્તિ પાસેથી નાણાં કે અનાજ વસ્ત્ર વગેરે મેળવી એકઠાં કરવાં, તે તે માગીને એકઠું કરવું. (૨) ચાંપતી માગણી કરવી, તકાદો કરવો. **ઉઘરાવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉઘરાવડા(-રા)વવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઉઘરાળો** પું. [જુઓ 'ઓઘરાળો'.] પ્રવાહી પદાર્થનો અથવા રેલાનો ડાઘ. (૨) વાસણમાં અંદરની દીવાલે ચોંટેલો ખરેરો. (૩) પીરસવાની પહોળા મોંની અને ટૂંકા દાંડાની

કડછી, ડૂંઘો

**ઉઘલાવવું** જુઓ 'ઊઘલવું'માં.

**ઉઘલાવો** પું. [જુઓ ઊઘલવું' + ગુ. 'આવો' 'કૃ. પ્ર.] લગ્ન થઈ ચૂક્યા પછીનો વરઘોડો. (૨) (લા.) આનંદનો ઉછાળો, ઉમળકાનો ઊભરો

**ઉઘાડ** પું. [સં. उद्-घाट> પ્રા. ऊघाड] ઊઘડી જવાપણું, ખુલ્લું થવાની ક્રિયા. (૨) વાદળાં હટી જતાં આકાશનું ખુલ્લું થવાપણું. (૩) (લા.) પ્રકાશ, તેજ. (૪) નફો, લાભ

**ઉઘાડ-ઢાંક** (ઉઘાડચ-ઢાંકચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉઘાડવું + ઢાંકવું'.] ઉઘાડવું અને ઢાંકી દેવું એ [ઉઘાડવાનું કામ

**ઉઘાડણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉઘાડવું + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.]

**ઉઘાડ-પગું** વિ. [જુઓ 'ઉઘાડું + 'પગ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઉઘાડા છે પગ જેના તેવું, ખુલ્લા પગવાળું, જોડા નથી પહેર્યા તેવું, અડવાણું

**ઉઘાડ-બારું** વિ. [જુઓ 'ઉઘાડું' + 'બાર[1]' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] ઉઘાડાં બારણાંવાળું, (૨) ન. ખુલ્લો માર્ગ, નાઠા-બારી. (૩) વરાળ-યંત્રમાં વધારાની વરાળ બહાર નીકળી જવા અને હવા આવવા દેવાનું બાકું

**ઉઘાડ-ભીડ** (ઉઘાડચ-ભીડચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉઘાડવું + ભીડવું.] જુઓ 'ઉઘાડ-વાસ' [ઉઘાડા માથાવાળું

**ઉઘાડ-મથું** વિ. [જુઓ 'ઉઘાડું' + સં. मस्तक-> પ્રા. मत्थअ-]

**ઉઘાડ-વાસ** (ઉઘાડચ-વાસ્ચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉઘાડવું' + વાસવું'.] ઉઘાડવું અને બંધ કરવું એ, ઉઘાડ-ભીડ

**ઉઘાડવું** જુઓ 'ઊઘડવું'માં. [સં. उद्-घाट-> પ્રા. ऊघाड મળે છે જ.] **ઉઘાડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉઘા(-ઘ)ડાવવું** પુનઃપ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉઘાડાવવું, ઉઘાડાવું** જુઓ 'ઉઘાડવું'માં.

**ઉઘાડું** વિ. [સં. उद्-घाटित-> પ્રા. ऊवाडिअ-] ખુલ્લું થયેલું, જેના ઉપર આવરણ નથી તેવું, ઢાંકેલું નથી તેવું. (૨) વાસ્યા વિનાનું. (૩) લૂગડાં-ઘરેણાં -જોડા પહેર્યાં વિનાનું, અડવું. (૪) પ્રગટ. (૫) સ્પષ્ટ, ખુલ્લેખુલ્લું, ચોખ્ખે ચોખ્ખું, [-ડાં ઢાંક્યાં આપવાં (રૂ. પ્ર.) મનની બધી વાત કહેવી. **૦ કરવું, ૦ કહેવું** (-કે:વું.) (રૂ. પ્ર.) શરમ રાખ્યા વિના સ્પષ્ટ કહેવું, દબાયા વિના કહેવું. **૦ થવું, ૦ પડવું** (રૂ. પ્ર.) છતું થવું. (૨) ફજેત થવું. **૦ પાડવું** (રૂ. પ્ર.) જાહેરમાં સૌ જાણે એમ ફજેત કરવું. **૦ફટાક, ૦ફંગ** (-ફઙ્ગ) (રૂ. પ્ર.) તદ્દન ઉઘાડું. (૨) ધણી ધોરી વિનાનું. **૦ બોલવું** (રૂ. પ્ર.) સાફ સાફ કહેવું. **-ડે ચોક, -ડે છોગે, -ડે બારણે** (રૂ. પ્ર.) ખુલ્લી રીતે, તદ્દન જાહેરમાં. **-ડે બરડે** (રૂ. પ્ર.) સહન કરવાની પૂર્ણ તૈયારી સાથે, એકલા હાથે. **-ડો હિસાબ** (રૂ. પ્ર.) ચોખ્ખી વાત, ચોખ્ખો હિસાબ]

**ઉઘાડું-બુગા(-ઘા)ડું** વિ. [જુઓ 'ઉઘાડું'નો દ્વિર્ભાવ.,] તદ્દન ઢાંક્યા વિનાનું, નાગુંપૂગું [પુનઃપ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉઘેડવું** જુઓ 'ઊઘડવું'માં. **ઉઘેડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉઘેડાવવું**

**ઉઘેડાવવું, ઉઘેડાવું** જુઓ 'ઉઘેડવું'માં. [ટેકો

**ઉચકણ** ન. [જુઓ 'ઊચકવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] અટકણ,

**ઉચકામણ** ન., **-ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊચકવું' + ગુ. 'આમણ' -'આમણી' કૃ. પ્ર.] ઉપાડવા બદલનું મહેનતાણું

**ઉચકાવવું** જુઓ 'ઊચકવું'માં. (૨) (લા.) છીનવી લેવું. (૩) ખૂબ ઠપકો આપવો. (૪) કોઈની મૂડી કે થાપણ દબાવી લેવી. (૫) પુરુષે સ્ત્રીની આબરૂ લેવી

**ઉચક્કો** પું. [જુઓ 'ઊંચું' દ્વારા.] ચોરવાના ઇરાદાથી વસ્તુ ઉપર નજર રાખનારો માણસ, ચોરીના ઇરાદાવાળો આદમી. (૨) ફાટેલ મગજનો કે છકી ગયેલો માણસ. (૩) હરામ-ખોર, ઠગ, લુચ્ચો, બદમાશ. (૪) દગો, ઠગાઈ, લુચ્ચાઈ

**ઉચક્કાઈ** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઉદ્ધતપણું. (૨) અવિચાર [પાડવું. (૪) વિખેરવું. (૫) મન ખસેડવું

**ઉચટાવવું** જુઓ 'ઊચટવું'માં. (૨) ખસેલ નાખવી. (૩) જુદું

**ઉચણાવવું** જુઓ 'ઊચણવું'માં. [(૨) શુદ્ધ

**ઉચરવ** વિ. [સં. उच्च + 'દ્વારા'] ઉચ્ચ પ્રકારનું, શ્રેષ્ઠ.

**ઉચરાવવું** જુઓ 'ઊચરવું'માં.

**ઉચલન** ન. [સં. उच्चलन] અનાજ સૂપડે ઊપણવાની ક્રિયા

**ઉચલા(-ળા)વવું** જુઓ 'ઊચલવું'માં. (૨) (લા.) છીનવી લેવું, પડાવી લેવું

**ઉચલિયું** વિ. [જુઓ 'ઊંચુ'' દ્વારા.] ઊંચે સાદે બોલનારું

**ઉચવાવવું** જુઓ 'ઊચવવું'માં.

**ઉચળાવવું** જુઓ 'ઊચલવું'માં.

**ઉચંત** (ઉચન્ત) વિ. [જુઓ 'ઊંચુ'' દ્વારા.] ઉપર-ટપકે રહેલું

**ઉચંત ખાતું** (ઉચન્ત-) ન. [+ જુઓ 'ખાતું'.] ઊચક ખાતું, કાચું નામું

**ઉચંબળવું** (ઉચમ્બળ-) અ. ક્રિ. ઊછળવું. **ઉચંબળાવું** (ઉચમ્બ-) ભાવે., ક્રિ. **ઉચંબળાવવું** (ઉચમ્બ-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉચંબળાવવું, ઉચંબળાવું** (ઉચમ્બ-) જુઓ 'ઉચંબળવું'માં.

**ઉચાક(-ગ)ર** વિ. નોકરીમાંથી છૂટું થયેલું, બરતરફ

**ઉચાટ** પું. અકળામણ. (૨) ચિંતા, ફિકર. (૩) (લા.) અધીરાઈ

**ઉચાટવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઉચાટ,'-ના.ધા.] ઉચાટ થવો. **ઉચાટાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉચાટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉચાટાવવું, ઉચાટાવું** જુઓ 'ઉચાટવું'માં. [ઉચાટવાળું

**ઉચાટિયું** વિ. [જુઓ 'ઉચાટવું,' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.]

**ઉચાડવું** જુઓ 'ઊચડવું'માં.

**ઉચાપત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [સં. उच्च દ્વારા] ખોટી રીતે નાણાં ઉપાડી જવાની ક્રિયા, ઓળવવાપણું. (૨) ઉઠાઉગીરી, ચોરી

**ઉચારવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઉચ્ચારવું'.] બોલવું. **ઉચારાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉચારાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉચારાવવું,, ઉચારાવું** જુઓ 'ઉચારવું'માં.

**ઉચાળવું** અ. ક્રિ. [સં. उद्-चालय-> પ્રા. उच्चाल-] ઉચાળા લઈ દૂર થવું. (૨) સ. ક્રિ. દૂર કરવું, કાઢી મૂકવું, ઘરવખરી સહિત ખસેડવું. (૩) ઉપાડવું, ઊંચું કરવું. **ઉચાળાવું** ભાવે., કર્મણિ., ક્રિ. **ઉચાળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉચાળાવવું, ઉચાળાવું** જુઓ 'ઉચાળવું'માં.

**ઉચાળો[1]** પું. [સં. उच्चालक-> પ્રા. उच्चालअ-] ઘરને લગતો જંગમ. સામાન, રાચરચીલું, ઘરવખરી. (જ્યારે મકાન ખાલી કરવાનું થાય ત્યારે જ 'ઘરવખરી' માટે આ શબ્દ વપરાય છે.) [-ળા ભરવા (રૂ. પ્ર.) મકાન ખાલી કરી બીજે રહેવા જવું. (૨) બરતરફ થવું. (૩) મરવાની અણી

ઊપર આવવું]　　　　　　　　　[ઊલટીની હાજત, મોળ

**ઉચાળો²** પું. [જુઓ 'ઉછાળો'.] કોઈ ચીજ ખાવાથી થતી

**ઉચિત** વિ. [સં.] યોગ્ય, પ્રસંગને બંધબેસતું. (૨) ગ્રાહ્ય, સ્વીકારી શકાય તેવું. (૩) જરૂરનું. (૪) બરાબર, વાજબી, યથાર્થ. (૫) સારું, શોભીતું

**ઉચિત-જ્ઞ** વિ. [સં.] સારુંનરસું સમઝનારું

**ઉચિત-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉચિતપણું, યોગ્યતા

**ઉચિતાચરણ** ન. [+ સં. आचरण] યોગ્ય રીતભાત, સારી વર્તણૂક　　　　　　　　　[ગેરવાજબી

**ઉચિતાનુચિત** વિ. [+ સં. अनुचित] યોગ્યાયોગ્ય, વાજબી-

**ઉચિતાર્થ** પું. [+ સં. अर्थ] યોગ્ય તાત્પર્ય. (૨) વિ. યોગ્ય અર્થવાળું

**ઉચેડ** (-ડય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉચેડવું'.] ઉચેડવા-ઉખેડવાપણું

**ઉચેડવું, ઉચેડાવવું** જુઓ 'ઊચડવું'માં. [ સં. उच्छेदय-> પ્રા. उच्छेड મળે છે.] **ઉચેડાવું** કર્મણિ., ક્રિ.

**ઉચેરવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઊચરવું'.] ઉચ્ચારવું. **ઉચેરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉચેરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉચેરાવવું, ઉચેરાવું** જુઓ 'ઉચેરવું'માં.

**ઉચેરો** પું. [જુઓ 'ઉકેરો'.] ઉકેરો. (૨) અનાજ-ઓસડ જેવી ચીજ બગડી જવાથી બાઝેલો બાચકો. (૩) લીંપણનું ઊખડવાપણું. (૪) (લા.) ગંદકી

**ઉચેરિયું** ન. વંદાના વર્ગનું એક જાતનું જીવડું, ગેંગો

**ઉચેલ** પું. કંઠીનો છેડો. (૨) પાલવ. (૩) ચંદરવો. (૪) રૂમાલ, ટાદોડિયું

**ઉચેલું** વિ. વસૂકી ગયેલું, દૂધ ન આપતું (ઢોર)

**ઉચ્ચ** વિ. [સં.] ઊંચા સ્થાનમાં રહેલું. (૨) (લા.) ઉત્તમ, શ્રેષ્ઠ. (૩) ઉમદા, ખાનદાન. (૪) મોટું, મહાન. (૫) પ્રગતિવાળું, 'એડવાન્સ્ડ'

**ઉચ્ચક** ક્રિ. વિ. [+ ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] આસરે, અડસટ્ટે, ઊધડું, ઊચક, હિસાબ અથવા વજનની વિગત કે કિંમત તપાસ્યા વગર　　　　　　　　　[પાયરીએ પહોંચેલું

**ઉચ્ચ-કક્ષ** વિ. [+ સં. कक्षा, બ.વ્રી.] ઊંચા દરજ્જાનું, ઊંચી

**ઉચ્ચ-ગણિત** ન. [સં.] માધ્યમિક કક્ષાથી લઈ શીખવાતું ઉચ્ચ પરિપાટીનું ગણિત, 'હાયર મેથૅમૅટિક્સ'

**ઉચ્ચગામિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ચડતી તરફ જવાપણું

**ઉચ્ચ-ગામી** વિ. [સં., પું.] ચડતી—ઉન્નતિ તરફ જનારું

**ઉચ્ચ-ગ્રાહ** પું. [સં.] ઊંચો આદર્શ, 'આઇડિયલ' (ગો.મા.)

**ઉચ્ચગ્રાહિણી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ઊંચી ભાવના ધરાવનારી સ્ત્રી

**ઉચ્ચગ્રાહી** વિ. [સં., પું.] ઊંચા આદર્શવાળું

**ઉચ્ચ-તમ** વિ. [સં.] ઊંચામાં ઊંચું, (૨) શ્રેષ્ઠ, સર્વોત્તમ

**ઉચ્ચતમાકાર** પું. [+ સં. आकार] સૌથી ઊંચો દર, ભારેમાં ભારે આકારણી　　　　　　　　　['એડવાન્સ્ડ'

**ઉચ્ચ-તર** વિ. [સં.] વધારે ઊંચું. (૨) વધારે ઉપરનું,

**ઉચ્ચ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉચ્ચપણું　　　　　　　　　[ખુમારી

**ઉચ્ચતાભિમાન** ન. [+ સં. अभिमान પું.] ઉચ્ચતાની

**ઉચ્ચતાભિમાની** વિ. [+ સં. अभिमानी, પું.] ઉચ્ચતાની ખુમારી રાખનારું　　　　　　　　　[મીટર'

**ઉચ્ચતા-માપક** ન. [સં] ઊંચાઈ માપનારું સાધન, 'ઑલ્ટિ-

**ઉચ્ચતાંશ** (-તાંશ) પું. [+ સં. अंश] કોઈ પણ આકાશી પદાર્થની ક્ષિતિજથી એટલે કે દૃષ્ટિમર્યાદાથી ઊંચાઈ, 'ઑલ્ટિટ્યૂડ'

**ઉચ્ચ-ત્વ** ન. [સં.] જુઓ 'ઉચ્ચ-તા'.

**ઉચ્ચ-નીચ** વિ. [સં.] ઊંચુ અને નીચું. (૨) ઉચ્ચ જાતિનું અને ઊતરતી જાતિનું

**ઉચ્ચપદ-ધારી** વિ. [સં., પું.] ઊંચો હોદ્દો ધરાવનારું

**ઉચ્ચપદ-લોભ** પું. [સં.] ઊંચી પદવીની—ઊંચા હોદ્દાની લાલસા　　　　　　　　　['ઍફેલિયન'. (જ્યો.)

**ઉચ્ચ-બિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [સં., પું.] ગ્રહનું સર્વોચ્ચ બિંદુ,

**ઉચ્ચ-ભાષી** વિ. [સં., પું.] ઊંચે સાદે બોલનારું. (૨) ઊંચા પ્રકારના વિચાર મૌખિક રીતે રજૂ કરનારું　　[તેવું

**ઉચ્ચમાન-ગ્રાહ્ય** વિ. [સં.] ઊંચા દૃષ્ટિબિંદુથી સમઝી શકાય

**ઉચ્ચરવું** સ.ક્રિ. [સં. उद् + चर् સંધિથી, તત્સમ] ઉચ્ચારવું, બોલવું, વદવું. **ઉચ્ચરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉચ્ચરાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉચ્ચરાવવું, ઉચ્ચરાવું** જુઓ 'ઉચ્ચરવું'માં.

**ઉચ્ચરિત** વિ. [સં.] ઉચ્ચારેલું, બોલેલું. (૨) ન. કથન, કહેવું એ. (૩) મળ, ઝાડો. (૪) કચરો, પૂંજો

**ઉચ્ચ-વક્ષ** વિ. [+ સં. वक्षस्, બ. વ્રી.] ઊંચી છાતીવાળું, ઊપસેલી છાતીવાળું

**ઉચ્ચવર્ણી** વિ. [સં., પું.], **ઉચ્ચવર્ણું** વિ. [સં. उच्च-वर्ण + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઊંચા વર્ણનું, ઊંચી કોમનું, ઊંચી જ્ઞાતિનું, ઉજળિયાત જ્ઞાતિનું　　　　　　　　　[ધરાવનારું

**ઉચ્ચ-વિચાર-વાદી** વિ. [સં., પું.] ઊંચા પ્રકારના વિચાર

**ઉચ્ચવિહારિ-તા** વિ. [સં.] ઉન્નતિ તરફ ગતિ. (૨) ચડતી

**ઉચ્ચવિહારી** વિ. [સં., પું.] ઉન્નતિ તરફ જતું, ઉચ્ચગામી

**ઉચ્ચંડ** (ઉચ્ચણ્ડ) વિ. [સં. उद्+चण्ड, સંધિથી] ખૂબ જ ઉગ્ર. (૨) ખૂબ જ ક્રોધી. (૩) ખૂબ જ ભયાનક

**ઉચ્ચાટન** ન. [સં.] જગ્યાએથી ઊંચકીને ખસેડવાનું કામ. (૨) મનુષ્યની ઉપર દુઃખ નાખવાને માટે કરવામાં આવતો જાદુ વગેરેથી મારણ-પ્રયોગ, અભિચાર. (૩) કામદેવનાં પાંચ બાણોમાંનું એક

**ઉચ્ચાટન-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] મેલા મંત્રાદિકથી મારણ વગેરે ક્રિયાઓનો ખ્યાલ આપતું શાસ્ત્ર

**ઉચ્ચાટની** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઉચ્ચાટન-વિદ્યા

**ઉચ્ચાટનીય** વિ. [સં.] મંત્રતંત્રના મેલા પ્રયોગથી જેના ઉપર પ્રયોગ કરવા જેવો કે કરવાનો છે તેવું

**ઉચ્ચાટિત** વિ. [સં.] જેને હેરાન કરવા માટે મંત્રતંત્રનો એના ઉપર પ્રયોગ કરવામાં આવ્યો છે તેવું

**ઉચ્ચાધિકાર** પું. [સં. उच्च+अधिकार] ઊંચો હોદ્દો, ઊંચી શક્તિમત્તા, ઊંચી સત્તા

**ઉચ્ચાભિલાષ** પું. [સં उच्च+अभिलाष], **-ષા** સ્ત્રી. [ગુ.] ઊંચા પ્રકારની ઇચ્છા, ઉમદા હેતુ

**ઉચ્ચાભિલાષી** વિ. [સં., પું.] ઉચ્ચ અભિલાષાવાળું

**ઉચ્ચાર** પું. [સં. उद्+चार, સંધિથી] મોઢામાંથી બોલ કાઢવાની ક્રિયા, ઉચ્ચારણ, બોલ, ધ્વનિ, અવાજ (૨) ગ્રહોનું જુદી જુદી રાશિઓ અને નક્ષત્રોમાં જવાપણું. (જ્યો.) (૩)

મળત્યાગ. (૪) મળ, વિષ્ઠા, ઝાડો. (૫) છાણ, હગાર

**ઉચ્ચાર-ક્રમ** પું. [સં.] બોલવાની આનુપૂર્વી, એક પછી એક બોલવું એ

[કાઢવાની ક્રિયા, ઉચ્ચાર

**ઉચ્ચારણ** ન. [સં. उद्+चारण, સંધિથી] મોઢામાંથી બોલ

**ઉચ્ચારણ-પરીક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] મોઢેથી કેવું ઉચ્ચારણ કરવામાં આવે છે એની કસોટી, 'આર્ટિક્યુલેશન-ટેસ્ટ'

**ઉચ્ચારણ-પાસવણ** પું. બ.વ. [+ જુઓ 'પાસવણ'.] ઝાડો-પેશાબ

**ઉચ્ચારણ-ભૂમિ** સ્ત્રી. [સં.] મળત્યાગ કરવાનું સ્થાન

**ઉચ્ચારણ-ભેદ** પું. [સં.] ઉચ્ચારણ કરવામાં પડતો તફાવત

**ઉચ્ચારણ-લય** પું. [સં.] ઉચ્ચારણ કરવાની સંગીતને લગતી હલક, 'ઇન્ટોનેશન'. (સંગીત.)

**ઉચ્ચારણ-વિષયક** વિ. [સં.] ઉચ્ચારને લગતું, 'ફોનેટિક'

**ઉચ્ચારણ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] બોલવાનું બળ

**ઉચ્ચારણ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] સ્વર-વ્યંજનોનાં ઉચ્ચારણ કેવી રીતે કરવાં વગેરેનો ખ્યાલ આપતું શાસ્ત્ર, 'ફોનેટિક્સ'

**ઉચ્ચાર-ભેદ** પું. [સં.] બોલવાની રીતમાં રહેલો તફાવત

**ઉચ્ચારવું** સ. ક્રિ. [સં. उच्चार, તત્સમ ના. ધા.] ઉચ્ચાર કરવો, મોઢામાંથી વર્ણને વ્યક્ત કરવો, બોલવું, વદવું, કહેવું. **ઉચ્ચારાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉચ્ચારાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉચ્ચાર-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] ઉચ્ચારણ-શાસ્ત્ર, 'ફોનેટિક્સ'

**ઉચ્ચાર-સામ્ય** ન. [સં.] વર્ણો કે શબ્દોના ઉચ્ચારણમાંનું મળતાપણું

**ઉચ્ચાર-સૌકર્ય** ન. [સં.] બોલવાની સરળતા

**ઉચ્ચાર-સ્થાન** ન. [સં.] મુખમાંની તે તે વર્ણનો જ્યાંથી ઉચ્ચાર થાય છે તે જગ્યા

**ઉચ્ચાર-સ્વરૂપ** ન. [સં.] મુખમાંથી તે તે વર્ણનો જ્યાંથી ઉચ્ચાર થાય છે તેની થતી અભિવ્યક્તિ, તે તે વર્ણના ઉચ્ચારની એકબીજાથી ભિન્ન સંભળાતી લાક્ષણિક સ્થિતિ

**ઉચ્ચારાનુસાર** ક્રિ.વિ. [+સં. अनुसार] ઉચ્ચારને અનુસરીને, ઉચ્ચારણ પ્રમાણે

**ઉચ્ચારાનુસારી** વિ. [સં., પું] ઉચ્ચારને અનુસરનારું, ઉચ્ચારને વળગીને ચાલનારું

**ઉચ્ચારાવવું, ઉચ્ચારાવું** જુઓ 'ઉચ્ચારવું'માં.

**ઉચ્ચારિણી** વિ., સ્ત્રી. [સં. उद्+चारिणी, સંધિથી] બોલવાવાળી

**ઉચ્ચારિત** વિ. [સં. उद्+चारित, સંધિથી] ઉચ્ચારવામાં આવેલું. (૨) મળ કરેલો હોય તેવું

**ઉચ્ચાર્ય** વિ. [સં. उद्+चार्य, સંધિથી] ઉચ્ચાર કરવા જેવું

**ઉચ્ચાર્યમાણ** વિ. [સં. उद्+चार्यमाण, સંધિથી] ઉચ્ચારવામાં આવતું, બોલાતું

**ઉચ્ચાલક** વિ., ન. [સં. उद्+चालक] ભારે વજન સહેલાઈથી ઊંચકવા અથવા ખસેડવા વપરાતું સાધન, ઉચ્ચાલન-યંત્ર, 'લીવર'

[ઉચ્ચાલન-યંત્ર, 'લીવર'

**ઉચ્ચાલન** ન. [સં. उद्+चालन, સંધિથી] ઊંચું કરવાપણું. (૨)

**ઉચ્ચાલન-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [સં.] ભારે વજન સહેલાઈથી ઊંચકવા કે ખસેડવાને લગતી વ્યવસ્થા, 'લીવર-સિસ્ટમ'

**ઉચ્ચાલન-દંડ** (-દણ્ડ) પું., **ઉચ્ચાલન-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] ભાર ઊંચકવા કે ખસેડવાનું સાધન, 'ક્રેન્ક'

**ઉચ્ચાલય** ન. [સં उच्च+आलय] ખૂબ ઊંચું મકાન, બહુમાળી મકાન, 'મલ્ટિ-સ્ટોરી બિલ્ડિંગ'

**ઉચ્ચાવચ** વિ. [સં. उच्च+अवच] ઉચ્ચ અને હલકી કોટિનું, ઉત્તમાધમ. (૨) વિવિધ પ્રકારનું

**ઉચ્ચાવચ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉચ્ચાવચપણું

[ભાવના

**ઉચ્ચાશય** પું. [સં. उच्च + आशय] ઊંચો હેતુ, ઉમદા

**ઉચ્ચાશયી** વિ. [સં., પું.] ઊંચા હેતુવાળું, ઉમદા ભાવનાવાળું

[બેઠક, 'ડાયસ'

**ઉચ્ચાસન** ન. [સં. उच्च + आसन] ઊંચું આસન, ઊંચી

**ઉચ્ચાંશ** (ઉચ્ચાંશ) પું. [સં. उच्च+अंश] ઊંચા પ્રકારનો હિસ્સો. (૨) ઊંચામાં ઊંચી સ્થિતિ. (૩) આકાશી ગોલકનું ઊંચામાં ઊંચું એટલે આપણા માથા ઉપરનું મધ્યબિંદુ, 'ઝેનિથ'

**ઉચ્ચી-કરણ** ન. [સં.] નીચાને ઊંચે લાવવાની ક્રિયા. (૨) ઉન્નત દશા, ચડતી, પરમાદર્શ, પરમોત્કર્ષ, 'આઇડિયાલિઝમ'

**ઉચ્ચૈઃશ્રવા** પું. [સં. °श्रवाः] એ નામનો ઇંદ્રનો ઘોડો. (સંજ્ઞા.)

**ઉચ્ચોચ્ચ** વિ. [સં. उच्च+उच्च] ઊંચામાં ઊંચે રહેલું, સર્વોચ્ચ. (૨) અત્યુત્તમ

[થઈ ગયેલું

**ઉચ્છન્ન** વિ. [સં. उद्+छन्न, સંધિથી] નાશ પામેલું, લુપ્ત

**ઉચ્છલ, ૦ક** વિ. [સં. उद्+छल, ०क, સંધિથી] ઉછાળા મારતું. (૨) પું. થાંભલાની ઉપર ઊંચાઈ વધારવા માટે મૂકેલી નાની થાંભલી, ચીર-કંઠ

**ઉચ્છલન** ન. [સં. उद् + छलन, સંધિથી] ઊછળવું એ, ઉછાળો

**ઉચ્છલિત** વિ. [સં. उद् + छलित, સંધિથી] ઊછળેલું. (૨) ખસી ગયેલું. (૩) ઢોળાઈ ગયેલું

**ઉચ્છવ** પું. [સં. उत्सव > પ્રા. उच्छव, પ્રા. તત્સમ] ઉત્સવ, ઓચ્છવ, માંગલિક ધામધૂમ, તહેવારની ઉજવણી

**ઉચ્છવિયો** પું. [+ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઉચ્છવમાં ભાગ લેનારો (માણસ)

**ઉચ્છંગ(-ઙ્ગ)$^{૧}$** (ઉચ્છ(-છ)ઙ્ગ) પું. [સં. उत्सङ्ग > પ્રા. उच्छंग, પ્રા. તત્સમ] જુઓ 'ઉત્સંગ.'

[ઉમળકો

**ઉચ્છંગ(-ઙ્ગ)$^{૨}$** (ઉચ્છ(-છ)ઙ્ગ) પું. ઉછરંગ, આનંદ, હરખનો

**ઉચ્છંગી$^{૧}$** (ઉચ્છઙ્ગી) વિ. [જુઓ 'ઉચ્છંગ$^{૧}$' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખોળાને લગતું

**ઉચ્છંગી$^{૨}$** (ઉચ્છઙ્ગી) વિ. [જુઓ 'ઉચ્છંગ$^{૨}$' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઉછંગી, આનંદી, ઉત્સાહી, ઉમંગી

**ઉચ્છાહ** પું. [સં. उत्साह > પ્રા. उच्छाह તત્સમ] જુઓ 'ઉત્સાહ'.

[પાયમાલી

**ઉચ્છિત્તિ** સ્ત્રી. [સં. उद् + छित्ति, સંધિથી] ઉચ્છેદ, વિનાશ,

**ઉચ્છિન્ન** વિ. [સં. उद् + छिन्न, સંધિથી] ઉચ્છેદ પામેલું, ઊખડી પડી નાશ પામેલું, તોડી નાખી પાયમાલ કરી નાખેલું

**ઉચ્છિષ્ટ** વિ. [સં. उद् + शिष्ट, સંધિથી] જમતાં છંડાયેલું, અજીઠું, એઠું. (૨) બોટેલું. (૩) બીજાએ વાપરેલું

**ઉચ્છિષ્ટ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અજીઠાપણું

**ઉચ્છિષ્ટ-ભોજી** વિ. [સં., પું.] એઠું ખાનારું
**ઉચ્છિષ્ટાન્ન** ન. [+ સં. अन्न] ખાતાં થાળી વગેરેમાં પડી રહેલો ખોરાક, એઠું અન્ન
**ઉચ્છીર્ષક** વિ. [સં. उद् + शीर्षक, સંધિથી ] ઊંચા માથાવાળું, ઊંચું માથું રાખી ચાલનારું. (૨) ન. ઓશીકું, અસીસું
**ઉચ્છુક** વિ. [સં. उत्सुक > પ્રા. उच्छुक, સંધિથી] જુઓ 'ઉત્સુક.'
**ઉચ્છૃંખલ(-ળ)** (ઉચ્છૃઙ્ખલ-ળ) વિ. [સં. उद् + शृङ्खला, સંધિથી; બ.વ્રી.] અંકુશ વિનાનું, નિરંકુશ. (૨) ઉદ્ધત, સ્વચ્છંદી
**ઉચ્છૃંખલ(-ળ)-તા** (ઉચ્છૃઙ્ખલ-) સ્ત્રી. [સં.] ઉચ્છૃંખલપણું
**ઉચ્છેત્તા** વિ. [સં. उद् + छेत्ता, સંધિથી, પું.] ઉચ્છેદ કરનાર, જડમૂળથી ઉખેડી નાખનાર
**ઉચ્છેદ** પું. [સં. उद् + छेद, સંધિથી] જડમૂળથી ઉખેડી [નાખવાપણું, નાશ
**ઉચ્છેદક** વિ. [સં. उद् + छेदक, સંધિથી] ઉચ્છેદ કરનારું, વિધ્વંસક, 'ડિસ્ટ્રક્ટિવ' (પ્રે.ભ.) (૨) ભારે પરિવર્તન લાવનાર, 'રૅડિકલ' (ન.લા.), 'રિવોલ્યુશનરી' (બ.ક.ઠા.)
**ઉચ્છેદન** ન. [સં. उद् + छेदन, સંધિથી] ઉચ્છેદ, 'એબ્રોગેશન'
**ઉચ્છેદનીય** વિ. [સં. उद् + छेदनीय, સંધિથી] ઉચ્છેદન કરવા જેવું, જડમૂળમાંથી ઉખેડી નાખવા જેવું
**ઉચ્છેદવાદી** વિ. [સં., પું.] ભારે પરિવર્તન લાવનાર, ઉચ્છેદક, 'રૅડિકલ' (આ. બા.)
**ઉચ્છેદવું** સ. ક્રિ. [ સં. उच्छेद, -ના. ધા. તત્સમ] ઉચ્છેદ કરવો, જડમૂળથી ઉખેડી નાખવું, નાશ કરવો. **ઉચ્છેદાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉચ્છેદાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉચ્છેદાવવું, ઉચ્છેદાવું** જુઓ 'ઉચ્છેદવું'માં.
**ઉચ્છેદિત** વિ. [સં. માં ભૂ. કૃ. उच्छिन्न, આ उच्छेदय॰ પ્રે. ઉપરથી ભૂ. કૃ. ] ઉચ્છેદ કરવામાં આવ્યો છે તેવું, ઉચ્છિન્ન કરવામાં આવેલું
**ઉચ્છેદિયું** વિ. [જુઓ 'ઉચ્છેદવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ઉચ્છેદ કરનારું, સમૂળો નાશ કરનારું. (૨) નિર્વંશ જનારું કે કરનારું. [૦ આવું (રૂ. પ્ર.) નિર્વંશની મિલકતનો ભોગવટો કરવો]
**ઉચ્છેદી** વિ. [સં., પું.] ઉચ્છેદ કરનારું
**ઉચ્છેદ્ય** વિ. [ સં उद् + छेद्य, સંધિથી ] ઉચ્છેદનીય
**ઉચ્છોષણ** ન. [સં. उद् + शोषण, સંધિથી] સૂકવી નાખવાની ક્રિયા, ચૂસી સૂકું કરી નાખવાપણું, શોષણ
**ઉચ્છ્(-ચ્છ્રા)ય** પું. [સં. उद् + श्र(-श्रा)य, સંધિથી] જમીનતળથી મકાન કે કોઈ પણ પદાર્થની ઊંચાઈ. (૨) ત્રિકોણની ઊંચી બાજુ. (ગ.)
**ઉચ્છ્રિત** વિ. [સં. उद् + श्रित, સંધિથી] ઊંચું કરેલું. (૨) ન. એ સંજ્ઞાથી મકાનના ત્રણ પ્રકાર. (શિલ્પ.)
**ઉચ્છ્વસન** ન. [સં. उद् + श्वसन, સંધિથી] ઉચ્છ્વાસ, ઊંડા શ્વાસ લેવાની ક્રિયા
**ઉચ્છ્વસવું** અ. ક્રિ. [સં. उद् + श्वस्, સંધિથી, તત્સમ] ઉચ્છ્વાસ લેવા. **ઉચ્છ્વસાવું** ભાવે., ક્રિ.
**ઉચ્છ્વસિત** વિ. [સં. उद्+श्वसित, સંધિથી] જેણે ઊંડા શ્વાસ લીધા છે તેવું. (૨) ન. ઉચ્છ્વાસ
**ઉચ્છ્વાસ** પું. [સં. उद् + श्वास, સંધિથી] ઊંડા શ્વાસ લેવાની ક્રિયો. (૨) આખ્યાયિકા પ્રકારના સં. સાહિત્યનું પ્રત્યેક પ્રકરણ
**ઉછરણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊછરવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ઊછરવું એ, વધવું એ, મોટા થતા જવાપણું
**ઉછરંગ** (-રઙ્ગ) પું. ઉમંગ, ઉત્સાહ, ઉલ્લાસ, ઉચ્છંગ
**ઉછરંગી** (-રઙ્ગી) વિ. [ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઉમંગી, ઉત્સાહી આનંદ-ઘેલું
**ઉછરાવવું** જુઓ 'ઊછરવું'માં.
**ઉછવણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊછવવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ઉત્સવને પ્રસંગે આરતી વગેરે માટે કરવામાં આવતી હરાજી
**ઉછળણ** ન. [જુઓ 'ઊછળવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ઊછળવું એ. (૨) બહાર પડવાપણું
**ઉછળાટ** પું. [જુઓ 'ઊછળવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ઊછળવું એ, ઉછાળો
**ઉછળામણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊછળવું + ગુ. 'આમણી' કૃ. પ્ર.] ઉછળાવવાની ક્રિયા, ઉછાળવું એ. (૨) (લા.) પૈસા વેરી નાખવાની ક્રિયા. (૩) લિલામ, હરાજી. (૪) સ્પર્ધા, હરીફાઈ
**ઉછળાવવું** જુઓ 'ઊછળવું૧'માં.
**ઉછંગ** ૧-૨ (ઉછઙ્ગ) પું. જુઓ 'ઉચ્છંગ.૧-૨'
**ઉછંગી** ૧-૨ (-ઉછઙ્ગી) જુઓ 'ઉચ્છંગી.૧-૨'
**ઉછા-ઉધાર** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઉછી-ઉધારું.'] (લા.) માગી તાગીને
**ઉછાનીક** ન. [જુઓ 'ઉચ્છવ' દ્વારા.] બાળક પાસું ફેરવતું થાય એના આનંદમાં કરાતી ઉજવણી
**ઉછામ(-વ)ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊછવવું' + ગુ. 'આમ-(વ)ણી' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ઉછવણી.'
**ઉછારવું** સ.ક્રિ. [સં. उत्सारय-> પ્રા. उच्छार-] છણછણતા તેલમાં ઊંચું નીચું કરીને હલાવવું. **ઉછારાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉછારાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉછારાવવું, ઉછારાવું** જુઓ 'ઉછારવું'માં.
**ઉછાવું** અ. ક્રિ. [સં. उत्साहय-> પ્રા. उच्छाह-] ઉત્સાહિત થવું, આનંદ અનુભવવો
**ઉછાવ(-મ)ણી** સ્ત્રી. જુઓ 'ઉછવણી.'
**ઉછાળ** પું. [જુઓ 'ઉછાળવું'.] ઉછાળો, કૂદકો
**ઉછાળણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉછાળવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ઉછાળો. (૨) (લા.) ઉજવણી, ઉત્સવ અંગેની હરાજી
**ઉછાળવું** જુઓ 'ઊછળવું'માં. (૨) (લા.) ગમે તેમ ખરચવું. **ઉછાળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉછળાવવું** પુનઃપ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉછાળા-બંધ** (-બન્ધ) ક્રિ. વિ. [જુઓ. 'ઉછાળો' + સં.], **ઉછાળા-ભેર** (-રચ) ક્રિ.વિ. [+જુઓ 'ભરવું' દ્વારા અનુગ.] ઉછાળાથી, જલદીથી, જોસ-ભેર
**ઉછાળિયું** ન. [જુઓ 'ઉછાળો' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઉછાળવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) બગાડ, બરબાદી. (૩) વિ. નાણાં બરબાદ કરનારું. (૪) બગાડ કરનારું. [-યાં કરવાં (રૂ. પ્ર.) વેડફી નાખવું, નાણું બરબાદ કરવું]
**ઉછાળિયો દાવ** પું. [ + જુઓ 'દાવ'.] ગિલ્લીદાંડાની રમતનો એક દાવ, અકરીબકરી નામની રમતનો દાવ

**ઉછાળો** પું. [જુઓ 'ઉછાળવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] આડો કૂદકો. (૨) (લા.) જુસ્સો, આવેશ, આવેગ, ઊર્મિ, 'ઇમ્પલ્સ' (હ. દા.). (૩) એકાએક વધારો થવો એ. (૪) ભાવમાં એકાએક તેજી. (૫) ઊભરો, ખકારીની હેર

**ઉછાંછળું** વિ. [દે. પ્રા. उच्छुच्छु અભિમાની] અવિચારી, ઉતાવળિયું. (૨) ઉદ્ધત, તોફાની, (૩) અવિવેકી વર્તનવાળું

**ઉછાંછળાઈ** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.], **ઉછાંછળા-વેડા** પું., બ.વ. [+જુઓ 'વેડા'.] ઉછાંછળાપણું

**ઉછી-ઉધારું** વિ. [જુઓ 'ઉછીનું' અને 'ઉધાર' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઉછીનું અને ઉધાર લીધેલું

**ઉછીકું, -તું, -નું** વિ. થોડા વખતમાં પાછું આપવાની શરતે લીધેલું (જેમાં વ્યાજ કે હકસી આપવાનાં નથી હોતાં.)

**ઉછેટવું** સ. ક્રિ. દૂર ફેંકવું. **ઉછેટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉછેટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉછેટાવવું, ઉછેટાવું** જુઓ 'ઉછેટવું'માં.

**ઉછેટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉછેટવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] ઢગલી

**ઉછેદવું** સ.ક્રિ. જુઓ 'ઉચ્છેદવું'. **ઉછેદાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉછેદાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉછેદાવવું, ઉછેદાવું** જુઓ 'ઉછેદવું'માં.

**ઉછેદિયું** વિ. જુઓ 'ઉચ્છેદિયું'. [કરવાનું કામ

**ઉછેર** પું., (-રચ.) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉછેરવું'.] પાળીપોષી મોટું

**ઉછેર-કામ** ન. [+ જુઓ 'કામ.[૨]'] ઉછેરવાની ક્રિયા

**ઉછેર-કાલ(-ળ)** પું. [+ સં.] ઉછેરવાનો ગાળો

**ઉછેર-કેંદ્ર (-કેન્દ્ર)** ન. [+ સં.] જ્યાં પશુઓ વગેરેને ઉછેરવામાં આવતાં હોય તેવું સ્થાન

**ઉછેર-ક્રમ** પું. [+ સં.] ઉછેરવાની પ્રક્રિયા

**ઉછેરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉછેરવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ઉછેર

**ઉછેર-મંડપ (-મણ્ડપ)** પું. [+ સં.] ઝાડ વેલા વગેરે ઉછેરવાનો માંડવો

**ઉછેરવું** જુઓ 'ઊછરવું'માં. (૨) (લા.) કેળવવું, તાલીમ આપવી. **ઉછેરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉછેરાવવું** પુનઃપ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉછેર-સંભાળ (ઉછેરચ-સમ્ભાળ્ય)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉછેર + 'સંભાળ'.] ઉછેર-કામમાં લેવામાં આવતી ચીવટ

**ઉછેરાવવું, ઉછેરાવું** જુઓ 'ઉછેરવું'માં.

**ઉજક** પું. [તુર્કી.] મોટી મહોર

**ઉજડાવવું** જુઓ 'ઊજડવું'માં.

**ઉજમ(-વ)ણી** સ્ત્રી., **-ણું** ન. [જુઓ 'ઊજવવું' + ગુ. 'અણી'. 'અણું' કૃ.પ્ર.] ઊજવવું એ, ઉદ્યાપન. (૨) ઉજાણી, જાફત. (૩) ઉત્સવ. (૪) સમારંભ

**ઉજમાટ** પું. [જુઓ 'ઊજળું' દ્વારા.] ઉજાસ, અજવાળું પ્રકાશિત હોવાપણું. (૨) વિ. ઊજળું

**ઉજમાવવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઊજમ', ના. ધા.] ઉમંગમાં લાવવું. ઉત્સાહિત કરવું [(લા.) રાજી, પ્રસન્ન

**ઉજમાળ[૧]** વિ. [જુઓ ઉજમાળવું.'] પ્રકાશિત, ઊજળું. (૨)

**ઉજમાળ[૨]** [જુઓ 'ઊજમ' + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.] ઉદ્યમી, ઉદ્યોગી. (૨) ઉમંગી, ઉત્સાહી

**ઉજમાળવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઊજળું' દ્વારા ના. ધા.] ઊજળું કરવું, શોભાવવું. **ઉજમાળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉજમાળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉજમાળાવવું, ઉજમાળાવું** જુઓ 'ઉજમાળવું'માં.

**ઉજમાળું[૧]** વિ. [જુઓ 'ઊજમ' + ગુ. 'આળું' ત.પ્ર] ઊજળું, પ્રકાશિત. (૨) સાફ કરેલું, અજવાળેલું, મેલ વિનાનું

**ઉજમાળું[૨]** વિ. [જુઓ 'ઉજમાળવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] ઊજળું

**ઉજર** ન. [અર. ઉઝ્ર્] બહાનું. (૨) વાંધો, આનાકાની, (૩) લાચારી

**ઉજરડું** વિ. [જુઓ 'ઊજળું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઊજળા રંગનું, ગોરા વાનનું. (૨) ન. સૂર્યોદય પહેલાંનું આછું અજવાળું, ભરભાંખળું

**ઉજરાવવું** જુઓ 'ઊજરવું'માં.

**ઉજવણી** જુઓ 'ઉજમણી',

**ઉજવાવવું** જુઓ 'ઊજવવું'માં.

**ઉજળાઈ** સ્ત્રી. સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊજળું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ઊજળાપણું. (૨) સાફ કરાવવાનું મહેનતાણું. (૩) સ્વચ્છતા. (૪) પૈસેટકે સુખી હોવાનો દેખાવ. (૫) ખાનદાની. (૬) સંસ્કારિતા [પણું, પ્રકાશ, ચળકાટ

**ઉજળાટ** પું. [જુઓ 'ઊજળું.' + ગુ. 'આટ' ત..પ્ર,] ઊજળા-

**ઉજળામણ** ન., (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊજળવું' + ગુ. 'આમણ'. કૃ. પ્ર.] ઉજળાટ, ઉજેશ [પ્રકાશ, ઉજેશ

**ઉજળાશ (-શ્ય)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊજળું' + ગુ. 'આશ' ત.પ્ર.]

**ઉજળાવવું** જુઓ 'ઊજળવું'માં.

**ઉજળિયાત** વિ. [જુઓ 'ઊજળું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર. દ્વારા] ઉચ્ચ ગણાતા વર્ણોમાં જન્મેલું (બ્રાહ્મણ-ક્ષત્રિય-વૈશ્ય વર્ણનું)

**ઉજાગરું** વિ. [સં. उज्जागरक-> પ્રા. उज्जागरअ-] ઉજાગરો કર્યો છે તેવું, નિદ્રા નથી લીધી તેવું, જાગતું

**ઉજાગરો** પું. [સં. उज्जागरक-> પ્રા. उज्जागरअ-] રાતભર જાગતા રહેવાપણું, જાગરણ. (૨) (લા.) ચિંતા, ફિકર. [૦ **વેઠવો** (રૂ. પ્ર.) ઉજાગરાનું દુઃખ સહન કરવું. (૨) ચિંતા કરવી ]

**ઉજાડણ** વિ. [જુઓ 'ઉજાડવું' + ગુ. 'અણ' કર્તૃવાચક કૃ.પ્ર.] (લા.) ઉજ્જડ કરનારું, પાયમાલ કરનારું. (૨) (લા.) અપશુકનિયું, નઠારાં પગલાંનું

**ઉજાડવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઉજ્જડ' દ્વારા, ના.ધા.] ઉજ્જડ કરવું, પાયમાલ કરવું. **ઉજડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉજડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉજાડાવવું, ઉજાડાવું** જુઓ 'ઉજાડવું'માં.

**ઉજાડિયું** વિ. [જુઓ 'ઉજાડવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] પાયમાલ કરનાર, નખોદ વાળનાર, ઉજાડનારું

**ઉજાણી** સ્ત્રી. [સં. उद्यापनिका > પ્રા. उज्जाअणिआ, उज्जाणिआ] ખુશાલી કે એવા કાંઈકને નિમિત્ત કરી મિત્રો અને/અથવા સગાંસંબંધીઓની સાથે વન-વાડી-મંદિર જેવા સ્થાનમાં જઈ કરાતો આનંદોલ્લાસ અને ભોજન-સમારંભ, જાફત

**ઉજામણું** સ. ક્રિ. [સં. उद्यापन-> પ્રા. उज्जामण-ના, ધા.] ઊજવવું. (૨) ઊંચકવું, ઉપાડવું. (૩) છોડવું. (૪) કાઢી નાખવું, દૂર કરવું. **ઉજામણાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉજામણાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉજામણાવવું, ઉજામણાવું** જુઓ 'ઉજામણું'માં.

**ઉજાયું** વિ. [સં. उद्यातक->પ્રા. उज्जायअ-] આગળ વધેલું. (૨) (લા.) ઉત્સાહયુક્ત

**ઉજાર** ન. [જુઓ 'ઉજારવું'.] અજવાળું

**ઉજારવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઊજળું'' દ્વારા, ના.ધા.] અજવાળું કરવું. **ઉજારાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉજારાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉજારાવવું, ઉજારાવું** જુઓ 'ઉજારવું'માં.

**ઉજારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉજાર' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] (લા.) દેવને માટે જુદું રાખેલું ખેતરનું અનાજ

**ઉજારું** વિ. [જુઓ 'ઉજારવું' + ગુ. 'ઉ'' કૃ. પ્ર.] ઊજળું, પ્રકાશિત. (૨) (લા.) ઉત્સાહી, ઉમંગી. (૩) ન. અજવાળું

**ઉજાવું** અ. ક્રિ. [સં. उद् + या > પ્રા. उज्जा] આગળ વધવું, જઈ પહોંચવું

**ઉજાશ, -સ** પું. [જુઓ 'ઉજાસવું.'] આછો પ્રકાશ

**ઉજાસક** વિ. [જુઓ 'ઉજાસવું' + સંસ્કૃતાભાસી अक કૃ પ્ર.] આછો પ્રકાશ કરનારું

**ઉજાસવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઊજળું' દ્વારા, ના.ધા.] પ્રકાશવું, ઉજાસ કરવો. (૨) (લા.) હોંશ કરવી. **ઉજાસાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉજાસાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉજાસાવવું, ઉજાસાવું** જુઓ 'ઉજાસવું'માં.

**ઉજાસી** વિ. [જુઓ 'ઉજાસ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઉજાસવાળું

**ઉજાસો** પું. [જુઓ 'ઉજાસ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઉજાસ, આછો પ્રકાશ, આછું અજવાળું

**ઉજાળ** પું. [જુઓ 'ઉજાળવું'.] સાફ કરી કરવામાં આવેલો ઓપ, દાગીના ચકચકિત કરવાની ક્રિયા. (૨) ચકચકિત કરવા માટે વપરાતું પ્રવાહી (ખટાશવાળું)

**ઉજાળવું** સ. ક્રિ. [સં. उज्ज्वालय->પ્રા उज्जाल-] ઉજ્જ્વલ કરવું. (૨) ઘસી સાફ કરવું. (૩) (લા.) શોભાવવું, દીપાવવું. (૪) પ્રતિષ્ઠા વધારવી. **ઉજાળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉજાળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉજાળાવવું, ઉજાળાવું** જુઓ 'ઉજાળવું'માં.

**ઉજિયાર, -રું** વિ. [જુઓ 'ઊજળું' દ્વારા.] પ્રકાશિત, કાંતિમાન. (૨) ન. અજવાળું, પ્રકાશ

**ઉજિયાળું** વિ. [જુઓ 'ઊજળું' દ્વારા.] પ્રકાશિત

**ઉજેકાર** પું. [જુઓ 'ઊજળું' દ્વારા.] અજવાળું, ઉજાસ, પ્રકાશ

**ઉજેણી**[1] જુઓ 'ઉજાણી'. [ઉજ્જેન. (સંજ્ઞા.)

**ઉજેણી**[2] સ્ત્રી. [સં. उज्जयिनी] માળવાની જૂની રાજધાની

**ઉજેરવું** જુઓ 'ઊજરવું'માં. (૨) દહીં ભાંગી છાશ કરવી. (૩) ખટાશથી દાગીના સાફ કરવા. **ઉજેરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉજેરાવવું** પુનઃપ્રે., સ.ક્રિ,

**ઉજેરાવવું, ઉજેરાવું** જુઓ 'ઉજેરવું'માં.

**ઉજેશ, -સ** પું. જુઓ 'ઉજાશ'.

**ઉજેશ(-સ)કાર** પું. [+ સં. °कार] ઉજાશ. (૨) વિ. ઉજાશ કરનારું [ઊજળું. (૨) (લા.) પવિત્ર

**ઉજેશી(-સી)** વિ. [જુઓ 'ઉજેશ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.]

**ઉજેસારો** પું. વપરાશ વિનાની જગ્યા, અવાવરુ જગ્યા, અગોચર

**સાળું** વિ. વપરાશ વિનાનું, ગોબરું

**ઉજેસી** જુઓ 'ઉજેશી'. [વિરાન

**ઉજ્જડ** વિ. [દે. પ્રા. તત્સમ] વસ્તી કે રહેઠાણ વિનાનું,

**ઉજ્જડ-ખંખ** (-ખઙ્ખ) વિ. [+ રવા.] તદ્દન ઉજ્જડ

**ઉજ્જત** સ્ત્રી. [અર. હુજ્જત્] જિદ્દ, હઠ, દુરાગ્રહ. (૨) તકરાર [જૂની રાજધાની, ઉજેણી નગરી. (સંજ્ઞા.)

**ઉજ્જ(-જ્જે)ન** સ્ત્રી. [સં. उज्जयिनी] એ નામની માળવાની

**ઉજ્જયંત** (-યન્ત) પું. [સં. उर्जयत् > પ્રા. उज्जयंत, પ્રા. તત્સમ] સૌરાષ્ટ્રમાં જૂનાગઢ પાસે આવેલા ગિરનાર પર્વતનું પ્રાચીન નામ. (સંજ્ઞા.) [બગાસું

**ઉજ્જૃંભણ** (ઉજ્જૃમ્ભણ) ન. [સં. उद् + जृम्भण, સંધિથી]

**ઉજ્જવલ(-ળ)** વિ. [સં. उद्-ज्वल, સંધિથી] ઊજળું, પ્રકાશિત. (૨) ગોરું. (૩) દેદીપ્યમાન. (૪) (લા.) પૈસેટકે સુખી. (૫) પ્રામાણિક. (૬) નિર્દોષ

**ઉજ્જવલ(-ળ)-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉજ્જ્વલપણું

**ઉજ્જવલ(-ળ)-વર્ણું** વિ. [+ સં. वर्ण + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] ઊજળા-ગોરા રંગનું (માણસ)

**ઉજ્જ્વલિત** વિ. [સં. उद् + ज्वलित, સંધિથી] ઊજળું

**ઉજ્ઝિત** વિ. [સં.] તજી દીધેલું

**ઉઝકાવવું** જુઓ 'ઊઝકવું'માં.

**ઉઝરડવું** સ.ક્રિ. [રવા.] નખ અથવા ધારવાળી વસ્તુથી ઉતરડવું. (૨) ડાળાં પાંદડાં પાડી નાખવાં, સોરવું. **ઉઝરડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉઝરડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉઝરડાવવું, ઉઝરડાવું** જુઓ 'ઉઝરડવું'માં.

**ઉઝરડો** પું. [જુઓ 'ઉઝરડવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઉઝરડાવાનો લિસોટો, ઉઝરડાવાનો આછો કાપો

**ઉઝાડવું** સ.ક્રિ. કાઢી નાખવું. **ઉઝાડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉઝાડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉઝાડાવવું, ઉઝાડાવું** જુઓ 'ઉઝાડવું'માં.

**ઉઝારવું** સ.ક્રિ. મધપૂડામાંથી મધમાખીઓને ઉડાડી મધ લઈ લેવું. **ઉઝારાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉઝારાવવું** પ્રે. સ.ક્રિ.

**ઉઝારાવવું ઉઝારાવું,** જુઓ 'ઉઝારવું'માં.

**ઉઝાલવું** સ.ક્રિ. એક વાસણમાંથી પ્રવાહી બીજા વાસણમાં રેડવું. **ઉઝાલાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉઝાલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉઝાલાવવું, ઉઝાલાવું** જુઓ 'ઉઝાલવું'માં.

**ઉઝે(-ઝૈ)ડવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઉઝરડવું'માં, -પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] જુઓ 'ઉઝરડવું'. **ઉઝે(-ઝૈ)ડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉઝે(-ઝૈ)ડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉઝે(-ઝૈ)ડાવવું, ઉઝે(-ઝૈ)ડાવું** જુઓ 'ઉઝે(-ઝૈ)ડવું'માં.

**ઉઝેડો** પું. [જુઓ 'ઉઝેડવું' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] ઉઝરડો

**ઉઝેરવું** સ. ક્રિ. ઝાડ ઉપરથી ફળ વેડવું. (૨) દહીં હલાવી એકસરખું કરવું, છાશ વલોવવી. **ઉઝેરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉઝેરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉઝેરાવવું, ઉઝેરાવું** જુઓ 'ઉઝેરવું'માં.

**ઉઝેલો** પું. આરામ. (૨) મદદ, સહાય. (૩) સરળતા

**ઉઝેસાળો** પું. કચરો, ગંદવાડ. (૨) એવો કચરો પડ્યો હોય તે જગ્યા

**ઉઝૈડવું** જુઓ 'ઉઝેડવું'.

**ઉઝૈડાવવું, ઉઝૈડાવું** જુઓ 'ઉઝેડવું'માં.

**ઉઝોલવું** અ. ક્રિ. ઊછળવું. **ઉઝોલાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉઝો-લાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉઝોલાવવું, ઉઝોલાવું** જુઓ 'ઉઝોલવું'માં.

**ઉટ-કટારી** સ્ત્રી., **-રો** પું., **ઉટક(-કં)ટો** (–કન્ટો) પું. [સં. उत्कटा] એક જાતની એ નામની ઓષધિ-વનસ્પતિ, ઊંટકટો [ક્રામ

**ઉટકણ** ન. [જુઓ 'ઊટકવું + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ઊટકવાનું

**ઉટકણું** ન. [જુઓ 'ઊટકવું' + ગુ 'અણું' કૃ. પ્ર.] ઊટકવાનું વડવાઈ કે કોઈ ઝાડની ડાંખળી યા નાળિયેરના છાલાનું કરેલું સાધન

**ઉટકાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊટકવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ.પ્ર.], **ઉટકામણ** ન. [જુઓ 'ઊટકવું + ગુ. 'આમણ' કૃ.પ્ર.] વ'સણ ઊટકવા–માંજવાનું મહેનતાણું

**ઉટકારવું** સ.ક્રિ. [રવા.] અપમાન કરવું. (૨) ઊંધું વાળવું, ચૂંથી નાખવું. (૩) ખોદણી-નિંદા કરવી. (૪) યુક્તિથી છાની વાત કઢાવી લેવી. (૫) લૂંટી લેવું. **ઉટકારાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉટકારાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉટકારાવવું, ઉટકારાવું** જુઓ 'ઉટકારવું'માં.

**ઉટકાવવું** જુઓ 'ઊટકવું'માં. [પર્ણકુટી

**ઉટજ** ન. [સં., પું., ન.] ઘાસપાલાનું બનાવેલું ઝૂંપડું,

**ઉટપટાંગ** વિ. આધાર વિનાનું, ઉટંગ, ગપ્પથી ભરેલું

**ઉટપ(-ટ)ણું** ન. ખુશબોદાર ચીજોનો શરીરે લેપ. (૨) એવી ચીજોનું પ્રવાહી મિશ્રણ, ઊટણું

**ઉટવાવવું, ઉટવાવાવું** જુઓ 'ઊટવાવું'માં.

**ઉટંગ** (ઉટઙ્ગ) વિ. ઉટાંગ, આધાર વિનાનું (કથન) [ગપ્પી

**ઉટંગી** (ઉટઙ્ગી) વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ગપ્પું મારનાર,

**ઉટાંક** પું. [જુઓ 'ઉટાંકવું.] અડસટ્ટો, અંદાજ. (૨) તોલ, જોખ, વજન. (૩) (લા.) કલ્પના, તરંગ, બુટ્ટો

**ઉટાંકવું** સ.ક્રિ. [સં. उद् + टङ्क = उट्टङ्क, ટાંકણેથી ખોદી અક્ષર લખવા] (લા.) અંદાજે તોલ કરવો–માપ કરવું. **ઉટાંકાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉટાંકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉટાંકાવવું, ઉટાંકાવું** જુઓ 'ઉટાંકવું'માં.

**ઉટાંકો** પું. [જુઓ 'ઉટાંક' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઉટાંક, અડસટ્ટો, અંદાજ

**ઉટાંગ** વિ. [જુઓ 'ઉટાંગ'.] જુઓ 'ઉટંગ'.

**ઉટાંચો** પું. એક પગ અધ્ધર રાખી ગોળાકારે ફરવામાં આવે એવો એક નૃત્યપ્રકાર

**ઉટાંટ** વિ. બંધ–બેસતું ન હોય તેવું. (૨) ઉદ્ધત, માથાભારે

**ઉટાંટિયું** ન., **-યો** પું. મોટી ઉધરસનો રોગ, હડકી ઉધરસ, કૂતરી

**ઉટી(-ટીં)ગણ** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ, ઓટીગણ

**ઉટ્ટંકન** (ઉટ્ટઙ્કન) ન. [સં. उद् + टङ्कन, સંધિથી] ટાંકણેથી ખોદવાની ક્રિયા, એવી રીતે ખોદીને અક્ષર પાડવાની ક્રિયા. (૨) નોંધી લેવાની ક્રિયા, ટાંકી લેવાની ક્રિયા. (૩) ટાંચણ, નોંધ

**ઉટ્ટંકિત** (ઉટ્ટઙ્કિત) વિ. [સં. उद् + टङ्कित, સંધિથી] જેનું ઉટ્ટંકન કરવામાં આવ્યું છે તેવું. (૨) નોંધેલું, ટાંકેલું

**ઉઠમ(-વ)ણું** ન. [જુઓ 'ઊઠવું' + ગુ. 'અમ(-વ)ણું' કૃ.પ્ર.] હિંદુઓ તેમજ પારસીઓમાં વ્યક્તિના થયેલા મરણ પછીના નજીકના દિવસે સગાંસંબંધીઓની સાથે નીકળી ધર્મસ્થાનમાં જવાની ક્રિયા. [૦ કરવું (રૂ.પ્ર.) પાયમાલ કરવું કે થવું]

**ઉઠવણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊઠવું' + ગુ. 'અવણી' કૃ.પ્ર.] ચડાઈ, હુમલો

**ઉઠવણું** જુઓ 'ઉઠમણું'.

**ઉઠંગવું** (ઉઠઙ્ગવું) અ. ક્રિ. અઢેલીને બેસવું, ઓઠંગવું, અઠીંગવું. **ઉઠંગાવું** (ઉઠઙ્ગાવું) ભાવે., ક્રિ. **ઉઠંગાવવું** (ઉ-ઠઙ્ગાવવું) પ્રે., સં. ક્રિ.

**ઉઠંગાવવું, ઉઠંગાવું** (ઉઠઙ્ગા-) જુઓ ઉઠંગવું'માં.

**ઉઠાઉ, ૦ગીર** વિ. [જુઓ ઊઠવું + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર. + ફા. પ્રત્યય] નજર ચુકાવી પારકી ચીજ ઉઠાવી જનારું

**ઉઠાઉગીરી** સ્ત્રી. [+ ફા. પ્રત્યય] ઉઠાવગીરપણું, તફડંચી

**ઉઠાડવું** જુઓ 'ઊઠવું'માં. (૨) ખસેડવું, કાઢી મૂકવું. (૩) ઊંઘમાં રહેલાને જગાડવું. [**-ડી દેવું** (રૂ.પ્ર.) સામાને ખર્ચમાં ઉતારવું. **-ડી મૂકવું, -ડી મેલવું** (રૂ.પ્ર.) કરાતી ક્રિયામાંથી અટકાવી કાઢી મૂકવું. **-ડી લેવું** (રૂ. પ્ર.) કામ કરતતું થંભાવી દેવું]

**ઉઠાણ** ન. [સં. उत्थान > પ્રા. उट्ठाण] ઊઠી જવાની ક્રિયા

**ઉઠાણું** ન. [જુઓ 'ઉઠાણ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ન ફૂટે તેવું કાચું ગૂમડું, ગૂમડાની ઊપસી આવેલી કાચી ગાંઠ

**ઉઠામણી** સ્ત્રી [જુઓ 'ઉઠવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ.પ્ર.] ઉઠાવવા–ઉપાડવાનું મહેનતાણું

**ઉઠાવ** પું. [જુઓ 'ઊઠવું' + ગુ. 'આવ' કૃ.પ્ર.] ઊપસી આવેલો દેખાવ, ઊપસી આવીને દેખાતો ભાગ કે અંશ. (૨) વપરાશ. (૩) ઉપાડ, ખપત

**ઉઠાવણી** સ્ત્રી. [સં. उत्थापनिका > પ્રા. उट्ठावणिआ] ઉઠાવવું એ. (૨) (લા.) ઉશ્કેરણી. (૩) બળવો

**ઉઠાવ-દાર** વિ. [જુઓ 'ઉઠાવ' + ફા. પ્રત્યય] ઊપસી આવેલો દેખાવ આપતું, દેખાવવાળું

**ઉઠાવવું** જુઓ 'ઊઠવું'માં. ['ઉઠાડવું' સિવાયના અર્થમાં.] ઉપાડી લેવું, ઊંચકી લેવું. (૨) ખસેડવું, લઈ જવું. (૩) પ્રવર્તાવવું. (૪) ચોરીથી વસ્તુ ઉપાડી ચાલ્યા જવું. (૫) (કામ કરવાની જવાબદારી) ઉપાડવી

**ઉઠાવું** જુઓ 'ઊઠવું'માં.

**ઉઠાવો** પું. [જુઓ 'ઉઠાવ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઉપાડ, ખપત. (૨) (લા.) તરંગ, બુટ્ટો, બનાવટી વાત

**ઉઠાંતરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊઠવું'–'ઉઠાવવું' દ્વારા.] ધ્યાન ચૂકવીને વસ્તુ કે ધન ઉપાડી ચાલ્યા જવું એ. [**૦ કરવી, ૦ ભણવી** (રૂ.પ્ર.) ઉચાપત કરી દૂર ચાલ્યા જવું]

**ઉઠિયાણ** વિ. [જુઓ 'ઊઠવું' દ્વારા.] (લા.) આબરૂ ગુમાવી છે તેવું. (૨) નઠારું, ખરાબ

**ઉડકટ** પું કાપડ છાપવાના કામમાં વપરાતો એક જાતનો લાકડાનો ટુકડો કે બીબું [કૃ.પ્ર.] ઊડે તેવું

**ઉડકણું** (ઉડ'કણું) વિ. [જુઓ 'ઊડવું' ગુ. 'ક' સ્વાર્થે + 'અણું'

**ઉડકાવવું** જુઓ 'ઊડકવું'માં.

**ઉડ(-ડુ)ગણ** પું [સં उडु-गण] તારાઓનો સમૂહ

**ઉડજણું** વિ. [જુઓ. 'ઊડવું' દ્વારા.] પક્ષી, પંખી

**ઉડતક** પું આડ, ટેક, ઉચકણ

**ઉડતાલો(-ળો)** વિ., પું. [જુઓ 'ઉડતાળીસ'.] કોઈ પણ એક સૈકા(વિક્રમના)ના અળતાળીસમા વર્ષમાં થયેલો કોઈ દુકાળ, અડતાળો. (૨) મણના અડતાળીસ શેરના વજનનો એક જૂનો તોલ

**ઉડતાળીસ(-શ)** જુઓ 'અડતાળીસ(-શ)'.

**ઉડતાળીસ(-શ)-મું** જુઓ 'અડતાળીસ(-શ)-મું.'

**ઉડદાખેશું** વિ. ચપળ, ચંચળ. (૨) રઘવાટિયું, અજંપાવાળું. (૩) (લા.) મૂર્ખ

**ઉડદી** સ્ત્રી. નાના દાણાવાળા અડદ

**ઉડનદ** વિ. [જુઓ 'ઊંડું' દ્વારા.] ઊંડુ, ગહન

**ઉડવાણ** વિ. તડકે રહી સુકાયેલું (લાકડું). (૨) ન. દિવાળી પછી વઢાયેલું ઘાસ

**ઉડસાવવું** જુઓ 'ઊડસવું'માં. [(૨) ઘણું, અતિશય

**ઉડંડી** (ઉડણ્ડી) વિ. [સં उद्दण्डी, પું.] (લા.) પ્રચંડ, ભયાનક

**ઉડાઉ, ૦ગીર** વિ. [જુઓ ઊડવું + ગુ 'આઉ' કૃ. પ્ર. + ફા. પ્રત્યય] (લા.) ખોટે માર્ગે પૈસા ખરચનાર, નકામા પૈસા ખરચનાર, અવિચારી રીતે પૈસા ઉડાવનાર. (૨) અદૂરદર્શી, 'ઇમ્પ્રોવિડન્ટ'. (૩) મુદ્દા વિનાનું, અધ્ધરિયું

**ઉડાઉગીરી** સ્ત્રી. [+ ફા. પ્રત્યય] નકામો ખર્ચ કરવાપણું, ઘોતાળપણું. [**૦ખેલવી** (રૂ.પ્ર.) પૈસા નકામા ખરચવા]

**ઉડાક, -કું** વિ. [જુઓ 'ઊડવું' દ્વારા.] ઊડનારું, પાંખવાળું, ઊડવાની શક્તિવાળું

**ઉડાડવું** જુઓ 'ઊડવું' માં. (૨) રદ કરવું. (૩) ફેલાવવું, પ્રસરાવવું. (૪) ઉડાઉપણે ખર્ચ કરવો, ખૂબ વાપરવું. (૫) ઠીંચવું, ગટગટાવવું. (૬) આનંદ કરવો. (૭) છેદ કરવો, કાપવું, અલગ કરવું. (આનાથી 'ઉડાવવું' જુદા અર્થનું છે : જુઓ 'ઉડાવવું'.)

**ઉડાણ** ન [સં. उड्डयन > પ્રા. उड्डुमण] ઊડવું એ, ઊડવાની ક્રિયા (૨) (લા.) હુમલો, ચડાઈ, (૩) વિ. ઝડપથી ઊડનારું.

**ઉડાણ-ઘોડો** પું [+ જુઓ 'ઘોડો'.] ઊડતો હોય તેવી ચાલે દોડતો ઘોડો [અદૃઢ મનનું

**ઉડાણ-ટપ્પુ** વિ. [+ જુઓ 'ટપ્પુ'.] (લા.) અસ્થિર ચિત્તનું,

**ઉડાણ-શેહ** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'શેહ.'] શેતરંજનો એક દાવ

**ઉડામણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊડવું + ગુ.' 'આમણી' કૃ.પ્ર.] ઉડાવવું એ. (૨) (લા.) મશ્કરીમાં અનાવવું એ

**ઉડાવ** પું. [જુઓ 'ઉડાવવું'.] કુસ્તીમાં હરીફને પીઠ ઉપરથી અધ્ધર ઉડાવી દેવાનો દાવ

**ઉડાવવું** જુઓ 'ઊડવું' માં ('ઊડે એમ કરવું'–આ એક અર્થ 'ઉડાવવું' નો સમાન છે.) (૨) (લા.) કાપી નાખવું. (૩) મશ્કરીમાં અનાવવું. (૪) સારી રીતે ખાવું. (૫) મોજ માણવી. (૬) ભૂંસી નાખવું. (૭) ગોળીથી કે ગોળાથી ઠાર કરવું–નાશ કરવો. (૮) પરીક્ષામાં નાપાસ કરવું. (૯) પ્રસરાવવું. (૧૦) બળાનું કાઢવું. [**ઉડાવી દેવું** (રૂ. પ્ર.) વેડફી નાખવું. (૨) (માથું વગેરે અંગ) કાપી નાખવું. **ઉડાવી કાઢવું, ઉડાવી નખ(-નાં)ખવું** (રૂ.પ્ર.) કાપી નાખવું]

**ઉડાવું** જુઓ 'ઊડવું'માં. [વાત, ગપ

**ઉડાંગ-ટોલ્લો** પું [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'ટોલ્લો'.] તદ્દન ખોટી

**ઉડાંગ-તુડાંગ** સ્ત્રી. એક જાતની એ નામની બાળ-રમત

**ઉડ્ડિયાન** ન., **૦બંધ** (-બન્ધ) પું. [સં.] યોગી ઊડી શકે એવો વાયુનો બંધ

**ઉડ્ડિયાલ(-ળા)** પું ૨૮ માત્રાનો એક માત્રામેળ છંદ. (પિં.)

**ઉડીમાર** પું. ખેપિયો, કાસદ, દૂત [(સંજ્ઞા.)

**ઉડીસા** પું. ઓરિસ્સા દેશની એક જૂની સંજ્ઞા, ઉત્કલ દેશ.

**ઉડુ** પું. [સં.] નક્ષત્રો ગ્રહો વગેરેનો પ્રત્યેક તારો

**ઉડુ-ગણ** પું [સં.] તારાઓનો આકાશી સમૂહ

**ઉડુગણ-પતિ** પું [સં.] ચંદ્ર. (૨) સૂર્ય

**ઉડુ-પતિ** પું [સં.] ચંદ્ર

**ઉડુ-પથ** પું [સં.] આકાશ-માર્ગ [સમૂહ, ઉડુ-ગણ

**ઉડુ-મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ, -ળ), **ઉડુ-ચક્ર** ન. [સં.] તારાઓનો

**ઉડુ-રાજ** પું [સં.] તારાઓનો સ્વામી–ચંદ્રમા

**ઉડુ-વર** પું. [સં.] નક્ષત્રોમાંનો શ્રેષ્ઠ-ચંદ્રમા

**ઉડૂક-દુડૂકિયું** જુઓ 'અડૂક-દડૂકિયું'.

**ઉડેચ** સ્ત્રી. અદેખાઈ, ઈર્ષ્યા. (૨) વક્રભાવ, વાંકાઈ, આડાઈ

**ઉડેસવું** સ. ક્રિ. ઘોંચવું. (૨) ભરી દેવું. (૩) સાથે સીવી લેવું. (૪) નાખવું. **ઉડેસાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉડેસાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉડેસાવવું, ઉડેસાવું** જુઓ 'ઉડેસવું' માં.

**ઉડોટિયા** સ્ત્રી. એક જાતની વનસ્પતિ

**ઉડ્ડયન** ન. [સં.] ઊડવું એ

**ઉડ્ડયન-માર્ગ** પું [સં.] ઊડવાનો માર્ગ

**ઉડ્ડયન-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] ઊડવાને લગતી વિદ્યા [વ્યક્તિ

**ઉડ્ડયન-શિક્ષક** પું. [સં.] વિમાની ઉડ્ડયનની તાલીમ આપનાર

**ઉઢકાવવું** જુઓ 'ઊઢકવું'માં.

**ઉઢરણું** ન. ઈંઢોણી, ઉઢાણું

**ઉઢાણ**[1] (-ણ્ય) સ્ત્રી. ઉમેદ, ઇચ્છા [ઉઢરણું, ઊઢણ

**ઉઢાણ**[2] ન., **-ણિયું** ન., **-ણી** સ્ત્રી., **-ણું** ન. ઈંઢોણી,

**ઉઢાલવું** સ. ક્રિ. વાસવું, બંધ કરવું. **ઉઢાલાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉઢાલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉઢાલાવવું, ઉઢાલાવું** જુઓ 'ઉઢાલવું' માં.

**ઉઢાંઢ, ૦ળ** વિ. ઊંધા ખોપ કરે તેવું. (૨) વગર વિચાર્યું કરનારું. (૩) મૂર્ખ. (૪) ઉજ્જડ, નિર્જન

**ઉઢિકાવવું, ઉઢિકાવું** જુઓ 'ઉઢીકવું'માં.

**ઉઢીકવું** સ. ક્રિ. ઉઢાલવું (બારણું), બંધ કરવું, વાસવું. **ઉઢિકાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉઢિકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉઢે(-ઢૈ)ણી** સ્ત્રી., **-ણું** ન. જુઓ 'ઉઢાણી, -ણું.'

**ઉઢેળવું** સ.ક્રિ. ઉજ્જડ કરવું. (૨) કૂવા ઉપરનું મંડાણ સંકેલી લેવું. (૩) સંભાળ મૂકી દેવી. **ઉઢેળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉઢેળાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉઢેળાવવું, ઉઢેળાવું** જુઓ 'ઉઢેળવું'માં.

**ઉઢૈણી** જુઓ 'ઉઢેણી'

**ઉણપડિયો** પું. એ નામનો દુકાળમાં ઢોરને ખવડાવવામાં આવતો એક જાતનો ચારો

**ઉણાવવું, ઉણાવું** જુઓ 'ઊણવું'માં.

**ઉણોદરી** સ્ત્રી. [સં. ऊनोदरिका] એ નામનું એક વ્રત કે જેમાં બધું જ ઓછું ઓછું વાપરવાનું હોય છે. (જૈન.)

**ઉત્-** ઉપ. [સં. उद् ની પછી અઘોષ વ્યંજન આવતાં उत् થાય છે.] જુઓ 'ઉદ્'.

**ઉતડાવવું** જુઓ 'ઊતડવું'માં.

**ઉતપાતિયું** વિ. [સં. उत्पात-નો અર્વા. તદ્ભવ + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઉત્પાત મચાવનારું, ધાંધલિયું. (૨) કારણ વિના ઉદ્વેગ ઊભો કરનારું

**ઉતરડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. उत्तिरिविडि] એક ઉપર એક એમ એકબીજાથી નાનાં નાનાં વાસણોની ઊભી ગોઠવણ

**ઉતરડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] સીવેલા ટાંકા તૂટી જાય એ રીતે સાંધો જુદો કરવો. (૨) છાલ કે ચામડી ઉખેડી કાઢવી. (૩) ખેંચી કાઢવું. **ઉતરડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉતરડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉતરડાવવું, ઉતરડાવું** જુઓ 'ઉતરડવું'માં.

**ઉતરડિયું**$^{1}$ વિ. [જુઓ 'ઉતરડ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઉતરડને લગતું. (૨) ન. ઉતરડમાં મૂકવાનું પ્રત્યેક વાસણ. (૩) પાણીના માટલા ઉપર ઢાંકવાનું વાસણ

**ઉતરડિયું**$^{2}$ ન. [જુઓ 'ઉતરડવું' + ગુ 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ઉતરડવાનું ઓજાર [નાની ઉતરડ

**ઉતરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉતરડ' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**ઉતરડો** પું. [જુઓ 'ઉતરડવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] કપડાનું સીવણ તૂટી જવાથી કે કાંઈ અણીદાર વાગવાથી કપડામાં પડેલો ચીરો. [**૦ ભરવો** (રૂ.પ્ર.) ઉતરડાને સીવી લેવો]

**ઉતરણ**$^{1}$ ન. [જુઓ 'ઊતરવું$^{1}$' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] નિસરણી. (૨) ઊતરતો ઢોળાવવાળો રસ્તો. (૩) જ્યાં નદી પાર કરી શકાય તેવો ભાગ [નાગલા-દુધેલી

**ઉતરણ**$^{2}$ (-ણ્ય) સ્ત્રી. એક જાતની વેલ, ચમાર-દૂધલી,

**ઉતરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊતરવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ઊતરવું એ. (૨) નદી પાર કરવી એ

**ઉતર-પટો** પું. [સં. उत्तर-पट्टक- > પ્રા. उत्तर-पट्टअ-] પથારી ઉપર પાથરવાનું સુતરાઉ કપડું, ઓછાડ [ઢાળવાળું

**ઉતર-વટ** વિ. [જુઓ 'ઊતરવું$^{1}$' દ્વારા.] ઢોળાવવાળું,

**ઉતરાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊતરવું$^{2}$' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] ઊતરવાની ક્રિયા. (૨) જ્યાંથી પાણી પાર કરવા ઊતરાય તેવો આરો. (૩) પાણી પાર કરાવી આપનારનું મહેનતાણું. (૪) (લા.) રજોદર્શન બંધ થાય એ દિવસ

**ઉતરાણ**$^{1}$ ન. [જુઓ 'ઊતરવું$^{1}$' + ગુ. 'આણ' કૃ. પ્ર.] ઢોળાવ, ઢાળ. (૨) ચાલીને જવાય તેવો નદીમાંના પાણીવાળો કે પાણી વિનાનો કેડો

**ઉતરાણ**$^{2}$ (-ણ્ય) સ્ત્રી. [સં. उत्तरायण ન. > પ્રા. उत्तराअण] સૂર્યનું મકર રાશિમાં આવી રહેવું એ, ઉત્તરાયણ. (અત્યારે સૂર્યના મકરરાશિ-પ્રવેશ પહેલાં ૨૨ દિવસે તા. ૨૨ મી ડિસેમ્બરે ઉત્તરાયણ થાય છે. પૃથ્વીના અયનચલનને કારણે આ તફાવત પડી ગયો છે.)

**ઉતરાતું,-દું** વિ. [સં. उत्तर-त्रक- > પ્રા. उत्तरत्तअ-] ઉત્તર દિશા તરફનું, ઓતરાતું, ઓતરાદું

**ઉતરાવવું**$^{1-2}$ જુઓ 'ઊતરવું$^{1-2}$'માં.

**ઉતરાંગ** પું. [સં. उत्तरङ्ग ન.] બારસાખનો ઉપલો ભાગ

**ઉતરે(-ર્વ)ડ** (-ડ્ય) જુઓ 'ઉતરડ'.

**ઉતળકવું** અ. ક્રિ. બેશરમ થવું, મર્યાદા મૂકવી, લાજ છોડવી, પતળવું. **ઉતળકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉતળકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉતળકાવવું, ઉતળકાવું** જુઓ 'ઉતળકવું'માં.

**ઉતળકો** પું. શેરડી ઘઉં વગેરેમાં આવતો એક રોગ

**ઉતાક** સ્ત્રી. ગુલામનો છુટકારો

**ઉતાણ-પાટો** પું. અભિમાની માણસ, મગરૂર પુરુષ

**ઉતાપ, -પો** પું. [સં. उत्ताप-क-], **-પણ** ન. [સં. उत्तापन] તાપ, તડકો. (૨) ધામ, બફારો. (૩) (લા.) ચિંતા, ફિકર. (૪) દુઃખ, પીડા, સંતાપ. (૫) બળાપો

**ઉતાપિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચિંતાતુર. (૨) વ્યાકુળ કરતું [સંતાપ કરનારું

**ઉતાપી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઉતાપિયું. (૨) દુઃખી,

**ઉતાર** પું. [જુઓ 'ઊતરવું.$^{1}$'] ઊતરવાપણું. (૨) ઢાળ, ઢોળાવ. (૩) વનસ્પતિ મોલ વગેરેની ઊપજ. (૪) પાણીની ઓટ. (૫) ભૂતપ્રેત વગેરેની અસર કાઢવા દરદીને માથેથી ઉતારવામાં આવેલી ચીજો. (૬) વિ. (લા.) હલકટ માણસ, નપાવટ માણસ

**ઉતારણ**$^{1}$ ન. [જુઓ 'ઉતારવું$^{1}$' + 'અણ' કૃ. પ્ર.] ઉતારવું એ, નકલ કરવી. (૨) નકલ કરવાનું મહેનતાણું. (૩) પાયરીથી નીચે ઉતારવાનું, 'ડિગ્રેડેશન'

**ઉતારણ**$^{2}$ ન. [જુઓ 'ઊતરવું$^{2}$' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] બીજે પાર લઈ જવું એ. (૨) ઉતારવાનું મહેનતાણું, ઉતારવાનું ભાડું. (૩) વિ. [કર્તૃ. પ્ર.] ઉતારનારું (૪) ઉગારનારું

**ઉતારણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉતારવું$^{1}$' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] નકલ કરવાની રીત. (૨) નકલ કરવાનું કામ. (૩) લખાણનું સચોટપણું

**ઉતારણું** ન. [જુઓ 'ઉતારવું$^{1}$' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] નજર ન લાગે એ માટે કરવામાં આવતો ઉતારનો વિધિ, ટુચકો. (૨) એવી રીતે ઉતારના વિધિની ચીજવસ્તુઓ

**ઉતાર-ખુતાર** પું. [જુઓ 'ઉતાર'નું દ્વિત્વ.] ઉતાર. (૨) વધી પડેલું. (૩) પહેરી સારી રીતે વાપર્યા પછીનું ઊતરેલું

**ઉતારત ,-થ** વિ. [સં. उक्तार्थ] ઉદાહરણરૂપ, દૃષ્ટાંત તરીકે કહેલું. (૨) કોઈ એકને લાગુ ન પડે એ રીતનું, અંગત નહિ એવું

**ઉતારવું**$^{1-2}$ જુઓ 'ઊતરવું$^{1-2}$'માં. [**ઉતારી$^{1}$ પાડવું** (રૂ.પ્ર.) હલકી કે નીચેની ગણનામાં મૂકવું, અવજ્ઞા કરવી. **ઉતારી$^{1}$ મૂકવું** (રૂ. પ્ર.) નીચલી પાયરીએ ગોઠવવું] **ઉતરાવવું**$^{1-2}$ પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉતાર-સુતાર** પું. [જુઓ 'ઉતાર'નો દ્વિર્ભાવ.] સારો યોગ, યોગ્ય અવસર. (૨) શાંતિ, સુખ. (૩) કરજમાંથી મુક્તિ

**ઉતારા-પાણી** ન., બ. વ. [જુઓ 'ઉતારો' + 'પાણી'] રહેવાની અને ખાવાપીવાની સગવડ

**ઉતારુ** વિ. [જુઓ 'ઉતારવું$^{2}$' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] વાહનમાં બેસી મુસાફરી કરનારું, ચડિયું, પ્રવાસી, મુસાફર

**ઉતારુ-ગાડી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ગાડી'.] મુસાફરો જેમાં મુસાફરી કરતાં હોય તેવી રેલવે ગાડી, 'પેસેન્જર ટ્રેઇન'–'કોચિંગ ટ્રેઇન'

**ઉતારો** પું. [જુઓ 'ઉતારવું$^{1}$' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] ઊપજ, પેદાશ. (૨) નકલ, અવતરણ, ટાંચણ. (૩) ઊતરવા માટેનું

સ્થળ, મુકામ. (૪) ભૂત પ્રેત આદિ કાઢવા માટે કોઈને માથેથી ઉતારેલી ચીજ (મોટે ભાગે ચૌટામાં મૂકવામાં આવે છે તે)

**ઉતાલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. ઘોડાની એ નામની એક જાત. (૨) ઝડપ, શીઘ્રતા. (૩) વિ. ઝડપી, શીઘ્રગામી

**ઉતાલી** સ્ત્રી. [+ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઝડપ, શીઘ્રતા

**ઉતાવળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. उत्तावल ન.] શીઘ્રતા, ત્વરા, ઝટપટ, તાકીદ. (૨) (લા.) અધીરાઈ, આતુરતા. (૩) દોડધામ. (૪) વિચાર વગરનું કામ

**ઉતાવળિયું** વિ. [+ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઉતાવળવાળું. (૨) (લા.) ધાંધલિયું. (૩) અવિચારી. (૪) બાવરું. (૫) અધીરું

**ઉતાવળી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉતાવળું'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય.] અમદાવાદ બાજુના થતા ચોખાની એક જાત. (૨) દક્ષિણ ગુજરાતમાં ઝડપથી વધતી ચારા માટેની જુવારની એક જાત [વળિયું

**ઉતાવળું** વિ. [જુઓ 'ઉતાવળ'+ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઉતા-

**ઉતાવવું, ઉતાવું** જુઓ 'ઊતવું'માં.

**ઉતીંગણ** પું. ખૂલતા બદામી રંગની કઠણ કાંટાળાં બિયાંવાળી એક વનસ્પતિ, ઉટીંગણ

**ઉતે(-તૈ)ડવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઉતરડવું'–પ્રવાહી ઉચ્ચારણ] ઉતરડવું. (૨) ઉકેલવું. ઉખેળી નાખવું. **ઉતે(-તૈ)ડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉતે(-તૈ)ડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉતે(-તૈ)ડાવવું, ઉતે(-તૈ)ડાવું** જુઓ 'ઉતે(-તૈ]ડવું'માં.

**ઉતેડો** પું. [જુઓ 'ઉતેડવું'+ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઉતરડો

**ઉતેરની** સ્ત્રી. નાગલા-દુધેલી નામની એક વનસ્પતિ

**ઉતૈડવું** જુઓ 'ઉતેડવું.' **ઉતૈડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉતૈડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉતૈડાવવું, ઉતૈડાવું** જુઓ 'ઉતે(-તૈ)ડવું' માં.

**ઉતૈયા** પું., બ.વ. વરસાદમાં થતા અડદ

**ઉતોલની** સ્ત્રી. [સં. उत्तोलनी] ઉચ્ચાલન-યંત્ર, 'લીવર'

**ઉત્ક** વિ. [સં.] ઉત્સુક, આતુર

**ઉત્કટ** વિ. [સં] ઊંચી કેડ રાખી રહેલું, ઉભડક. (૨) (લા.) ઉગ્ર, તીવ્ર, જલદ, પ્રબળ. (૩) શ્રેષ્ઠ, ઉત્તમ. (૪) મોટું. (૫) કઠણ, મુશ્કેલ. (૬) વિષમ

**ઉત્કટ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉત્કટ હોવાપણું [માંનું એક. (યોગ.)

**ઉત્કટાસન** ન. [+સં. आसन] યોગમાંનાં ૮૪ આસનો-

**ઉત્કર** પું. [સં.] ઉકરડો. (૨) ઉકેરો

**ઉત્કર્ષ** પું. [સં.] ઉન્નતિ, ચડતી, આબાદાની. (૨) સમૃદ્ધિ. (૩) વિકાસ, વૃદ્ધિ, પ્રગતિ, 'પ્રોગ્રેસ' (ઉ. કે.)

**ઉત્કર્ષક** વિ. [સં.] ઊંચે તરફ ખેંચનારું. (૨) ઉત્કર્ષ કરનારું

**ઉત્કર્ષ-કારી** વિ. [સં., પું.] ઉત્કર્ષ કરનારું

**ઉત્કર્ષ-ગ્રંથિ** (-ગ્રન્થિ) સ્ત્રી. [સં., પું.] પોતે વધુ મોટા છે એવી જાતનો ગ્રહ, ગુરુતાગ્રંથિ, 'સુપીરિયોરિટી કૉમ્પ્લેક્સ'

**ઉત્કર્ષ-વાચક** વિ. [સં.] ઉન્નતિ બતાવનારું. (૨) અધિકતા બતાવનારું. (વ્યા.)

**ઉત્કર્ષ-વાદ** પું. [સં.] વિકાસ-વાદ

**ઉત્કર્ષવાદી** વિ. [સં., પું.] વિકાસ-વાદમાં માનનારું, 'ઇવોલ્યુશનિસ્ટ' (ઉ. કે.)

**ઉત્કર્ષ-વાંછુ** (-વાન્છુ) વિ. [સં.] ઉત્કર્ષ–ચડતીની ઇચ્છા રાખનારું

**ઉત્કર્ષશાલી(-ળી)** વિ. [સં., પું.] ઉત્કર્ષ ચડતી–પામ્યે જતું, 'પ્રોગ્રેસિવ' (ઉ. કે.) [ઉન્નતિની પ્રાપ્તિ

**ઉત્કર્ષ-સિદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] ઊંચી દશાએ જઈ પહોંચવું એ,

**ઉત્કર્ષ-સ્થાન** ન. [સં.] ચડતી પામ્યે મળતી જગ્યા, ઊંચો હોદ્દો

**ઉત્કર્ષી** વિ. [સં., પું.] ચડતી પામનારું, આબાદ બનનારું

**ઉત્કલન** ન. [સં. उद् + कलन, સંધિથી; ઊભો કરેલો નવો સંસ્કૃતાભાસી શબ્દ] ઊકળવું એ

**ઉત્કલન-બિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [+સં., પું.], **ઉત્કલનાંક** (-નાઙ્ક) પું. [+સં. अङ्क] પ્રવાહી ખદખદવા માંડે અને વરાળ બને એટલી ઉષ્ણતાની હદ, 'બોઇલિંગ પોઇંટ'

**ઉત્કલિકા** સ્ત્રી. [સં.] ઉકાંટો, માનસિક આવેગ, ઉછાળો, ઊર્મિ, પ્રવર્તન-બળ, પ્રેરણા, 'ઇમ્પલ્સ'

**ઉત્કંઠ** (ઉત્કણ્ઠ) વિ. [સં.] ઊંચા ડોકવાળું. (૨) (લા.) આતુર, ઉત્સુક. (૩) અધીરું

**ઉત્કંઠા** (ઉત્કણ્ઠા) સ્ત્રી. [સં.] (લા.) આતુરતા, ઉત્સુકતા. (૨) હોંશ, ઉત્સાહ (૩) અધીરાઈ

**ઉત્કંઠિત** (ઉત્કણ્ઠિત) વિ. [સં.] ઉત્કંઠાવાળું

**ઉત્કંપ** (ઉત્કમ્પ) પું. [સં.] ધ્રુજારી

**ઉત્કાલિક** વિ. [સં] ઉત્કલિકાવાળું, 'ઇમ્પલ્સિવ'

**ઉત્કીર્ણ** વિ. [સં.] અણીદાર સાધનથી કોતરેલું, 'ઇન્સ્ક્રાઇબ્ડ'

**ઉત્કૃષ્ટ** વિ. [સં] ઉચ્ચ કોટિનું, સર્વોત્તમ. (૨) સુંદર, રૂડું. (૩) વખાણવા જેવું

**ઉત્કૃષ્ટ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉત્કૃષ્ટ હોવાપણું

**ઉત્કૃષ્ટાવસ્થા** સ્ત્રી. [+સં. अवस्था] સર્વોત્તમ સ્થિતિ

**ઉત્કેંદ્ર** (ઉત્કેન્દ્ર) વિ. [સં.] મધ્યબિંદુથી દૂર રહેલું, 'એક્સેન્ટ્રિક'. (૨) વિલક્ષણ, અસાધારણ

**ઉત્કેંદ્ર-શક્તિ** (ઉત્કેન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] જે કેંદ્રની આસપાસ વસ્તુ ફરતી હોય તે કેંદ્રથી દૂર ધકેલનારું બળ

**ઉત્કેંદ્ર-કોણ** (ઉત્કેન્દ્ર-) પું. [સં.] નીચોચ્ચ લીટીને વ્યાસ તરીકે લઈ દોરેલા વર્તુલને નીચોચ્ચ રેખા ઉપર ગ્રહમાંથી દોરેલો લંબ જે બિંદુમાં કાપે તે બિંદુને નીચોચ્ચ લીટીના મધ્યબિંદુ સાથે જોડનારી લીટી સૂર્યને નીચબિંદુ સાથે જોડનારી રેખા સાથે બનાવે તે ખૂણો, 'એક્સેન્ટ્રિક ઍંગલ'

**ઉત્કેંદ્રણ** (ઉત્કેન્દ્રણ) ન. [સં.] મધ્યબિંદુથી બહાર જવાપણું. (૨) સત્તાનું–અધિકારનું વિકેંદ્રીકરણ

**ઉત્કેંદ્ર-તા** (ઉત્કેન્દ્રતા) સ્ત્રી. [સં.] ઉત્કેંદ્ર સ્થિતિ

**ઉત્કેંદ્રીય** (ઉત્કેન્દ્રીય) વિ. [સં.] ઉત્કેંદ્રને લગતું, ભિન્ન કેંદ્રનું

**ઉત્ક્રમ** પું. [સં.] ઊલટો ક્રમ, ઊલટસૂલટ થઈ જવાની ક્રિયા. (૨) ઊંચું જવાપણું. (૩) ઉન્નતિ. (૪) ક્રમિક વિકાસ, 'ઇવોલ્યુશન.' (૫) કૂદકો

**ઉત્ક્રમ-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] ભૂમિતિના પ્રતિપાદ્યની રચના શોધી કાઢવા જવાબથી માંડી ઊલટા ક્રમે તપાસવાની ક્રિયા. (ગ.)

**ઉત્ક્રમ-ગુણોત્તર** પું. [સં.] ઊલટું પ્રમાણ, વ્યસ્ત પ્રમાણ. (ગ.)

**ઉત્ક્રમ-જ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ત્રિજ્યા અને કોટિજ્યાનું અંતર,

'વર્સ્ડ સાઇન' (ગ.)

**ઉત્ક્રમ-જ્યા-પિંડ** (-પિણ્ડ) પું. [સં.] અડધા વ્યાસમાંથી ઊલટા ક્રમે જ્યા-પિંડો બાદ કરતાં આવતો જ્યા-પિંડ, 'કોવર્સ્ડ સાઇન.' (ગ.)

**ઉત્ક્રમણ** ન. [સં.] ઊલટું જવું એ. (૨) ઉલ્લંઘન કરવું એ. (૩) વિકાસ તરફ જવાનું, 'ઇવોલ્યુશન' (ર. વા.)

**ઉત્ક્રમણ-વાદ** પું. [સં.] જાતિવિશેષ એકદમ તેના તે સ્વરૂપમાં એકી સાથે સરજાયા નથી—અગાઉ પ્રચલિત એવા આકારો ઉપરથી ધીમે ધીમે વિકાસ પામીને બન્યા છે અને એ પ્રક્રિયા ચાલુ જ છે એ પ્રકારનો મત-સિદ્ધાંત

**ઉત્ક્રમણવાદી** વિ. [સં., પું.] ઉત્ક્રમણ-વાદમાં માનનારું

**ઉત્ક્રમણીય** વિ. [સં.] ઊલટું થઈ શકે તેવું. (૨) વિકસી આવે તેવું

**ઉત્ક્રમ-નિષ્પત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ઊલટું પ્રમાણ, વ્યસ્ત પ્રમાણ, 'ઇન્વર્સ વેરિયેશન' (ગ.) [(ગ.)

**ઉત્ક્રમ-પ્રમાણ** ન. [સં.] ઊલટું પ્રમાણ, 'ઇન્વર્સ પ્રેપોર્શન'.

**ઉત્ક્રાંત** (ઉત્ક્રાન્ત) વિ. [સં.] ઊંચે ગયેલું. (૨) વટાવાઈ ગયેલું. (૩) વટાવી ગયેલું. (૪) વિકાસને પંથે ગયેલું, વિકસિત થયેલું

**ઉત્ક્રાંતિ** (ઉત્ક્રાન્તિ) સ્ત્રી. [સં.] ઉત્ક્રમણ, ઊંચે જવાપણું. (૨) ક્રમિક વિકાસ, ખિલવણી, 'ઇવોલ્યુશન'

**ઉત્ક્રાંતિ-તત્ત્વ** (ઉત્ક્રાન્તિ-) ન. [સં.] બધી વસ્તુઓ વિકાસના સ્વભાવની છે એ પ્રકારની પરિસ્થિતિ

**ઉત્ક્રાંતિ-વાદ** (ઉત્ક્રાન્તિ-) પું. [સં.] જુઓ 'ઉત્ક્રમણ-વાદ'.

**ઉત્ક્રાંતિવાદી** (ઉત્ક્રાન્તિ-) વિ. [સં, પું.] ઉત્ક્રાંતિ-વાદમાં માનનારું, 'ઇવોલ્યુશનિસ્ટ' (આ. બા.)

**ઉત્ક્રોશ** પું. [સં.] ચીસ, ચિત્કાર. (૨) બૂમ-બરાડા

**ઉત્ક્ષિપ્ત** વિ. [સં.] ઊંચે ફેંકેલું. (૨) ઊંચું ઉગામેલું

**ઉત્ક્ષેપ** પું. [સં.] ઊંચે ફેંકવાની ક્રિયા. (૨) ઊંચે ઉગામવાની-ઉલાળવાની ક્રિયા

**ઉત્ક્ષેપક** વિ. [સં.] ઉત્ક્ષેપ કરનારું

**ઉત્ક્ષેપણ** ન. [સં.] જુઓ 'ઉત્ક્ષેપ'.

**ઉત્ખનક** વિ. [સં.] ઇતિહાસને લગતાં ભૂસ્તરીય સાધનોની ભાળ માટે જમીનનું ખોદકામ સાધનાર, 'એક્સ્કેવેટર'

**ઉત્ખનન** ન. [સં.] ખોદવું એ, ખોદાણ. (૨) ઇતિહાસને લગતાં ભૂસ્તરીય સાધનોની ભાળ માટેનું જમીનનું ખોદકામ, 'એક્સ્કેવેશન'

**ઉત્ખાત** વિ. [સં.] ખોદી કાઢેલું. (૨) ઉખેડી નાખેલું

**ઉત્તપ્ત** વિ. [સં.) ખૂબ તપી ઊઠેલું. (૨) (લા.) ગુસ્સે થયેલું. (૩) દુઃખી થયેલું

**ઉત્તમ** વિ. [સં.] ઊંચી કક્ષાનું, સર્વથી ચડિયાતું, ઉત્કૃષ્ટ

**ઉત્તમ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉત્તમપણું, શ્રેષ્ઠતા. (૨) (લા.) ભલાઈ

**ઉત્તમ પુરુષ** પું. [સં.] 'હું' 'અમે' એવો પહેલો પુરુષ. (વ્યા.) [ઊંડી સમજ ધરાવનારું

**ઉત્તમ-પ્રજ્ઞ** વિ. [સં.] ઉત્તમ પ્રજ્ઞા-બુદ્ધિ-સમજવાળું, બહુ

**ઉત્તમ-શ્લોક** વિ. [સં.] ઉત્તમ કીર્તિવાળું

**ઉત્તમાધિકાર** પું. [+ સં. अधिकार] ઉચ્ચ પ્રકારની લાયકાત

**ઉત્તમાધિકારી** વિ, [સં. પું] ઉત્તમ લાયકાતવાળું

**ઉત્તમાંગ** (ઉત્તમાઙ્ગ) ન. [+ સં. अङ्ग] મસ્તક, માથું

**ઉત્તમાંશ** (ઉત્તમાંશ) પું. [+સં. अंश] ઉચ્ચ પ્રકારનો ભાગ, તત્ત્વ, સાર. (૨) ખોપરીમાં ચેતનાશયની ઉપરનો ભાગ, મોટું મગજ 'સેરિબ્રમ' (ચ. ન.)

**ઉત્તમોત્તમ** વિ. [+ સં. उत्तम] સર્વોત્તમ, સર્વશ્રેષ્ઠ, સર્વોત્કૃષ્ટ

**ઉત્તર** વિ. [સં.] વધુ ઊંચુ, ઉપરની બાજુનું. (૨) પછીનું. (૩) ઉત્તર દિશાનું. (૪) ડાબું. (૫) પું. [સં., ન.] જવાબ, ખુલાસો. (૬) પું. પ્રશ્નોમાં જ જવાબ આવી રહ્યા હોય તેવો એક અર્થાલંકાર. (કાવ્ય). (૭) સ્ત્રી. [સં. उत्तरा] ઉત્તર દિશા. (૮) ક્રિ.વિ. [સં.] (સમાસમાં) પછી

**ઉત્તર અક્ષાંશ** (-અક્ષાંશ) પું. [સં., સંધિ વિના] વિષુવવૃત્તથી ઉત્તર દિશા તરફ હરકોઈ જગ્યાનું અંશોમાં અંતર બતાવનારી રેખા. (ભૂગો.)

**ઉત્તર અપભ્રંશ** (-ભ્રંશ) પું., સ્ત્રી. [સં., પું. સંધિ વિના] અપભ્રંશ ભાષાભૂમિકાથી અર્વાચીન ભારતીય આર્યભાષાઓ તરફ આવતાં એના જૂના સ્વરૂપ અને અપભ્રંશ વચ્ચેની ભાષા-ભૂમિકા, 'પોસ્ટ-અપભ્રંશ'

**ઉત્તર અવસ્થા** સ્ત્રી. [સં., સંધિ વિના] ઉત્તરાવસ્થા, ઘડપણ

**ઉત્તર કથન** ન. [સં] છેલ્લે કહેલું કથન [કથા

**ઉત્તર કથા** સ્ત્રી. ]સં] કથા-વાર્તાનો છેલ્લો ભાગ, પાછળની

**ઉત્તરકાલીન** વિ. [સં.] પછીના સમયનું. (૨) ભવિષ્યને લગતું

**ઉત્તર-કાંડ** (-કાણ્ડ) પું. [સં.] વૈદિક સાહિત્યનો પાછળનો એવો ભાગ કે જેમાં જ્ઞાનની વાર્તા છે, જ્ઞાનકાંડ, ઉપનિષદ-સાહિત્ય (જૂનાં વૈદિક ઉપનિષદ), વેદાંત. (૨) રામાયણ-કથાનો છેલ્લો (સાતમો) ખંડ. (સંજ્ઞા.)

**ઉત્તર-ક્રાંતિ** (ઉત્ક્રાન્તિ) સ્ત્રી. [સં.] સૂર્યના ઉત્તર તરફ જવાના સમયે વિષુવવૃત્ત સાથે થતો ખૂણો. (જ્યો.)

**ઉત્તર ક્રાંત્યંશ** (-ક્રાત્યંશ) પું. [+ સં. अंश] ઉત્તર ક્રાંતિરૂપ ખૂણાનો અંશ

**ઉત્તર-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] મરણોત્તર ધાર્મિક વિધિ, મરણોત્તર ૧૦-૧૧-૧૨-૧૩ મા દિવસનો શ્રાદ્ધ વિધિ અને એ નિમિત્તનું ભોજન, દહાડો, કારજ, ક્રિયા

**ઉત્તર-ગામી** વિ. [સં, પું.] પાછળ જનારું, અનુગામી

**ઉત્તર ગુજરાત** પું. [+જુઓ 'ગુજરાત'.] સાબરકાંઠા-મહેસાણા-બનાસકાંઠા એ ત્રણ જિલ્લાઓનો બનેલો ગુજરાતનો ઉત્તર દિશાનો આબુ સુધીનો ભાગ. (સંજ્ઞા.)

**ઉત્તર-ચર** વિ. [સં.] અનુવર્તી, પરિણામાત્મક, ઉત્તરાંગ, 'કૉન્સિક્વન્ટ' (રા. વિ.)

**ઉત્તરણ** ન. [સં.] તરી જવું એ, પાર ઊતરવું એ

**ઉત્તરણ-સ્થાન** ન. [સં.] નદીનો આરો, તડ (૨) બંદર

**ઉત્તર-દક્ષિણ** ક્રિ.વિ. [સં.] ઉત્તરથી લઈ દક્ષિણ સુધી

**ઉત્તર-દાતા** વિ. [સં., પું.], **-યક** વિ. [સં.] જવાબ આપનારું, (૨) જવાબદાર, જુમ્મેદાર

**ઉત્તરદાયિ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] જવાબદારી, જુમ્મેદારી

**ઉત્તર-દાયી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'ઉત્તર-દાતા'.

**ઉત્તરધ્રુવકાલીન** વિ. [સં.] જે કાલમાં ઉત્તર ધ્રુવના પ્રદેશમાં લોકો વસી શકે તેવું હવામાન હતું તેવા પ્રાચીન કાલનું

**ઉત્તરધ્રુવ-નિવાસ** પું. ઉત્તર ધ્રુવના પ્રદેશમાં રહેવાનું

**ઉત્તરધ્રુવ-પ્રદેશ** પું. [સં.] ઉત્તર ધ્રુવનો ભૂ-ભાગ

**ઉત્તરધ્રુવ-વૃત્ત** ન. [સં.] વિષુવવૃત્તથી ઉત્તરે ૬૬।। અંશાંશ અને ઉત્તર ધ્રુવથી નીચેના ભાગમાં ૨૩।। અંશ ઉપર પૃથ્વીના ગોળાને ઘેરીને કરવામાં આવેલી કાલ્પનિક વર્તુલાત્મક રેખા. (ભૂગો.)

**ઉત્તરધ્રુવીય** વિ. [સં.] ઉત્તર ધ્રુવને લગતું, ઉત્તર ધ્રુવ ઉપરનું

**ઉત્તર-પક્ષ** પું. [સં.] સામો પક્ષ કે સમૂહ, પ્રતિપક્ષ. (૨) હિંદુ મહિનાઓમાં જ્યાં પુનમિયા મહિના હોય ત્યાં શુકલ પક્ષ કે અજવાળિયું અને અમાંત મહિના હોય ત્યાં કૃષ્ણ પક્ષ કે અંધારિયું. (૩) ન્યાયની પરિભાષામાં વિષય-સંશય-પૂર્વપક્ષ-ઉત્તરપક્ષ-સંગતિ એ પાંચ વિભાગોવાળા 'અધિકરણ'-નો ચોથો નિરુત્તર કરનારો વાદ-ખંડ. (તર્ક.) (૪) સમીકરણમાં બે બાજુઓમાંની જમણી બાજુ. (ગ.)

**ઉત્તરપક્ષ-સાક્ષ્ય** ન. [સં.] ઉત્તર પક્ષનો પુરાવો

**ઉત્તરપક્ષી** વિ. [સં., પું.] વાદીની દલીલો તોડનારું, પ્રતિપક્ષી

**ઉત્તર-પચ્છમ** ક્રિ. વિ. [+જુઓ 'પચ્છમ'.] ઉત્તરથી દક્ષિણ સુધી

**ઉત્તર-પત્ર** પું., ન. [સં., ન.] જવાબરૂપે લખાયેલો કાગળ. (૨) પરીક્ષામાં પરીક્ષાર્થીએ લખીને આપેલી પુસ્તિકા, 'આન્સર-બુક'

**ઉત્તર-પંથ** (-પન્થ) પું. [+જુઓ 'પંથ.'] ઉત્તર દિશાનો માર્ગ. (૨) (લા.) મરણની તૈયારી-રૂપે કરવામાં આવતી યાત્રા. (૩) દેવયાન

**ઉત્તર-પદ** ન. [સં.] સમાસમાં પાછલું—પછી આવતું શબ્દરૂપ. (વ્યા.) (૨) પદ્યનાં ચાર ચરણોમાંનું છેલ્લું ચોથું પદ કે ચરણ. (પિં.) (૩) પછીનો દરજ્જો કે સ્થાન

**ઉત્તર-પશ્ચાર્ધ** પું. [+સં. पश्च + अर्ध] વાયવ્ય ખૂણા તરફનો ભાગ [સુધી. (૨) વાયવ્ય ખૂણો

**ઉત્તર-પશ્ચિમ** ક્રિ. વિ. [સં] ઉત્તર-પચ્છમ, ઉત્તરથી પશ્ચિમ

**ઉત્તર-પાદ** પું. [સં.] પદ્યનાં ચાર ચરણોમાંનું છેલ્લું ચરણ. (પિં.)

**ઉત્તર-પાશ્ચાત્ય** વિ. [સં.] ઉત્તર-પશ્ચિમનું

**ઉત્તર પાષાણ-યુગ** પું. [સં.] પૂર્વ પાષાણયુગ પછીનો માનવ-સંસ્કૃતિનો વિકાસ-કાલ

**ઉત્તર-પીઠિકા** સ્ત્રી. [સં.] પાછલી બેઠક

**ઉત્તર-પૂજા** સ્ત્રી. [સં.] દેવનું પૂજાને અંતે વિસર્જન કરવાના સમયે કરવામાં આવતો પૂજન-વિધિ [ઈશાન ખૂણે

**ઉત્તર-પૂર્વ** ક્રિ. વિ. [સં.] ઉત્તર દિશાથી લઈ પૂર્વ દિશા સુધી,

**ઉત્તર પ્રદેશ** પું. [સં.] કોઈ પણ સ્થળથી ઉત્તર દિશા તરફનો ભૂ-ભાગ. (૨) દિલ્હીથી લઈ બિહારની સીમા સુધીનો નીચે મધ્યપ્રદેશની સીમાને અડતો ભારતનો વિશાળ પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.)

**ઉત્તર પ્રસ્તર-યુગ** પું. [સં.] જુઓ 'ઉત્તર પાષાણયુગ.'

**ઉત્તર-પ્રાંત** (-પ્રાન્ત) પું. [સં.] કોઈ પણ પ્રદેશનો ઉત્તરની સરહદનો ભૂ-ભાગ

**ઉત્તર બિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [સં., પું.] ધ્રુવના તારાની બરોબર નીચેનું ઉત્તર દિશાની ક્ષિતિજનું બિંદુ

**ઉત્તર-પ્રત્યુત્તર** પું., બ. વ. [સં., ન.] પ્રશ્ન અને એનો જવાબ એ રીતે પરંપરા

**ઉત્તર-બિંબ** (-બિમ્બ) ન. [સં.] ભભકાદાર કે પ્રકાશવાળું કાંઈક જોયા બાદ આંખમાં એની પ્રતિકૃતિનો ભાસ થાય એ, 'આફ્ટર-ઈમેઇજ'

**ઉત્તર ભાગ** પું. [સં.] બે ભાગોમાંનો પછીનો ભાગ, ઉત્તરાર્ધ

**ઉત્તર-ભારતીય** વિ. [સં.] ભારતના ઉત્તર ભૂ-ભાગને લગતું. (૨) એ ઉત્તર ભૂ-ભાગમાં રહેનારું

**ઉત્તર-મંદ્રા** (-મન્દ્રા) સ્ત્રી. [સં.] ખરજ ગ્રામની સાત માંહેની પહેલી મૂર્છના. (સંગીત.) (૨) વીણાનો તાર જે થાટમાં મેળવવાનો હોય તે થાટ. (સંગીત.)

**ઉત્તર-મીમાંસા** (-મીમાંસા) સ્ત્રી. [સં.] બાદરાયણ વ્યાસનાં વેદાંતસૂત્રોમાં થયેલી જીવ-જગત-બ્રહ્મની વિચારણાનું એ દર્શનશાસ્ત્ર. (સંજ્ઞા.)

**ઉત્તર-મીમાંસા-સૂત્ર** (-મીમાંસા-) ન., બ. વ. [સં.] વ્યાસ-(બાદરાયણ)નાં રચેલાં વેદાંતસૂત્ર. (સંજ્ઞા.)

**ઉત્તર-મુખી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ઉત્તર દિશા તરફ વહેતી (નદી)

**ઉત્તર-રહિત** વિ. [સં.] જવાબ વિનાનું, મૌન

**ઉત્તર-રાગ** પું. [સં.] રાતના ૧૨ થી પછીના બપોરના ૧૨ વાગ્યા સુધી ગવાતા રાગોમાંનો પ્રત્યેક. (સંગીત.)

**ઉત્તર-રાગણી** સ્ત્રી. [+સં. रागिणी], **ઉત્તર-રાગિણી** સ્ત્રી. [સં.] પાછલી રાતે ગાવાની રાગિણીઓમાંની પ્રત્યેક. (સંગીત.)

**ઉત્તર-રાત્ર** ન. [+સં. रात्रिનું સમાસમાં.] રાત્રિનો મધરાત પછીનો સવાર સુધીનો ભાગ

**ઉત્તર લોક** પું. [સં.] ઉપરની દુનિયા, સ્વર્ગ

**ઉત્તર વય** સ્ત્રી. [+સં. वयस् ન.] ઘડપણ

**ઉત્તરવયસ્ક** વિ. [સં.] ઘરડું, જૈફ, વૃદ્ધ [દિશામાં રહેલું

**ઉત્તર-વર્તી** વિ. [સં., પું.] પછી રહેલું, પાછળનું. (૨) ઉત્તર

**ઉત્તર-વસ્ત્ર** ન. [સં.] શરીર ઉપર પહેરવાનાં સ્ત્રી-પુરુષનાં વસ્ત્રોમાંનું તે તે સાડી કે પછેડી. (૨) પહેરણ

**ઉત્તર-વહી** સ્ત્રી. [+અર.] ઉત્તરપત્રોના રૂપની બાંધેલી પુસ્તિકા, 'આન્સર-બુક'

**ઉત્તર-વાદી** વિ. [સં., પું.] પ્રતિવાદી, પ્રતિપક્ષી [(નદી)

**ઉત્તર-વાહિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ઉત્તર દિશા તરફ વહેનારી

**ઉત્તર-વાહી** વિ. [સં., પું.] ઉત્તર દિશામાં વહેતું

**ઉત્તર-વ્યવસ્થા** સ્ત્રી. [સં.] કાર્ય સમાપ્ત થવા આવે તે અને પછીના સમયની ગોઠવણ. (૨) મૃત્યુ પછીની સંપત્તિ-વિષયક ગોઠવણ

**ઉત્તર-વ્યવસ્થાપત્ર** પું., ન. [સં., ન.] મૃત્યુ પછી કરવા ધારેલી સંપત્તિની ગોઠવણ, વસિયતનામું, 'વિલ'

**ઉત્તર-શ્રેઢિ(-ઢી), -ણિ(-ણી)** સ્ત્રી. [સં.] એક પછી એકને એના એ આવતા તે તે ગુણાકારને ગુણતા જવાનો ક્રમ. (ગ.)

**ઉત્તર સત્ર** ન. [સં.] વરસનાં કે નિશ્ચિત ગાળાના કાર્યક્રમનાં બે અડધાંઓમાંનું પછીનું અર્ધ, પછીના એ અર્ધનો સમય

**ઉત્તર-સમા** સ્ત્રી. [સં.] મધ્ય ગ્રામથી ચોથી મૂર્છના. (સંગીત.)

**ઉત્તર સંપાત** (-સમ્પાત) પું. [સં.] વસંત-સંપાત, સૂર્યનો મેષ રાશિનો પ્રાચીન સમય. (જ્યો.)

**ઉત્તર સંસ્કૃત-યુગ** પું. [સં] વૈદિક સાહિત્યની મર્યાદા પૂરી થઈ ત્યાંથી શરૂ થયેલો સંસ્કૃત સાહિત્યનો સાહિત્યિક કાલ

**ઉત્તર-સાધન** ન. [સં.] મરણ પછીના જન્મમાં ઉપયોગી થાય તેવી ક્રિયા [ગયેલું

**ઉત્તર-હીન** વિ. [સં] જવાબ આપવાને અશક્ત, ચૂપ થઈ

**ઉત્તરંગ¹** (ઉત્તરઙ્ગ) ન. [સં.] બારસાખનો ઉપલો ભાગ

**ઉત્તરંગ²** (ઉત્તરઙ્ગ) (ઉત્તરઙ્ગી) વિ. [સં. ઉદ્+તરંગ, સંધિથી] ઊંચે જતાં મોજાંવાળું (સમુદ્ર કે રેલ આવી હોય તેવી નદી)

**ઉત્તરંગી** વિ. [સં., પું., માત્ર ગુ. અર્થ] (લા.) ઊંચી કલ્પનાવાળું

**ઉત્તરા** સ્ત્રી. [સં.] ઉત્તર દિશા. (૨) ફાલ્ગુની આષાઢા અને ભાદ્રપદા એ ત્રણ નક્ષત્રોના બે ખંડોમાંનો બીજો બીજો ખંડ. (જ્યો.) (૩) અર્જુન પાંડવના સુભદ્રાથી થયેલા પુત્ર અભિમન્યુની પત્ની–રાજા વિરાટની પુત્રી. (સંજ્ઞા.)

**ઉત્તરાખંડ** (-ખણ્ડ) પું. [સં. उत्तर + ગુ. નિરર્થક 'આ' + સં. खण्ड] ભારત-વર્ષનો હિમાલય નજીકનો પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.)

**ઉત્તરાગ્ર** ન. [+સં. अग्र] પૃથ્વીના ઉત્તર ધ્રુવનું મધ્ય બિંદુ

**ઉત્તરાડું** જુઓ 'ઉતરાડું'.

**ઉત્તરાધર** વિ. [+સં. अधर] ઉપરનું અને નીચેનું

**ઉત્તરાધિકાર** પું. [+સં. अधिकार] પાછળથી મળનારો હક્ક. (૨) વારસા-હક્ક.

**ઉત્તરાધિકારી** વિ. [સં., પું.] ઉત્તરાધિકાર ધરાવનારું. (૨) વારસ

**ઉત્તરાપથ** પું. [સં. + ગુ. નિરર્થક 'આ' + સં. (સમાસાંત રૂપ 'પથિન્'નું.)] જુઓ 'ઉત્તરા-ખંડ.'

**ઉત્તરાભાસ** પું. [+સં. आभास] જવાબનો આભાસ માત્ર, ઉડાઉ જવાબ

**ઉત્તરાભિમુખ** વિ. [+સં. अभिमुख] ઉત્તર દિશા તરફ મોઢું બારણું કે મોખરો છે તેવું

**ઉત્તરાભ્યાસ** પું. [+સં. अभ्यास] શાળા છોડ્યા પછી કરવામાં આવતું અધ્યયન, નિશાળ છોડ્યા પછીનું શિક્ષણ

**ઉત્તરાયણ** ન. [+સં. अयन, સંધિથી 'ण'] પ્રાચીન મતે સૂર્યની પૃથ્વીના વિષુવવૃત્તથી ઉત્તર દિશા તરફ ખસતા જવાને લગતી ક્રિયા—પછી વિકસેલા મત પ્રમાણે પૃથ્વીના દક્ષિણ બિંદુ સુધી પહોંચ્યા પછી ઉત્તર દિશા તરફ લાગતી ખસવાની ક્રિયા. (૨) આ ક્રિયાનો છ માસનો સમય. (સંજ્ઞા.)

**ઉત્તરાયણ-બિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [સં., પું.] સૂર્યનું પૃથ્વીના ઉત્તર બિંદુ સુધી જતાં જ્યાંથી પાછો ફરતો લાગે ત્યાંનું સ્થાન

**ઉત્તરાયતા** સ્ત્રી. [+સં. आयता] ષડ્જ ગ્રામની એક મૂર્છના. (સંગીત.)

**ઉત્તરારણિ(-ણી)** સ્ત્રી. [+સં. अरणि,-णी] યજ્ઞમાં અગ્નિ ઉત્પન્ન કરવાને વપરાતા અરણિ નામના વૃક્ષની બે સૂકી ડાંખળીઓમાંની ઉપરની ડાંખળી

**ઉત્તરાર્ચિક** પું. [+સં. आर्चिक] સામવેદનો ઉત્તર ખંડ

**ઉત્તરાર્ધ** પું. [+સં. अर्ध] કોઈ પણ વસ્તુ પ્રસંગ કે ગ્રંથના બે ભાગોમાંનો પછીનો ભાગ

**ઉત્તરાલંકાર** (-લઙ્કાર) પું. [સં.] પ્રશ્નોમાં જ ઉત્તર સમાઈ જાય એ પ્રકારનો એક અર્થાલંકાર. (કાવ્ય.)

**ઉત્તરાવસ્થા** સ્ત્રી. [+સં. अवस्था] ઘડપણ, બુઢાપો

**ઉત્તરાશા** સ્ત્રી. [+સં. आशा] ઉત્તર દિશા

**ઉત્તરાશ્રમ** પું. [+સં. आश्रम] જીવનનો પાછલા ભાગનો કાલ, પાકટ ઉંમરે મળેલો નિવૃત્તિનો સમય (પૂર્વની રીતે 'વાનપ્રસ્થાશ્રમ' અને 'સંન્યસ્તાશ્રમ')

**ઉત્તરાષાઢા** ન. [+સં. आषाढा સ્ત્રી.] સત્તાવીશ નક્ષત્રોમાંનું એકવીસમું નક્ષત્ર. (સંજ્ઞા.) (જ્યો.)

**ઉત્તરાસંગ** (-સઙ્ગ) પું. [+સં. आसङ्ग] ઉત્તર દિશાનો સંબંધ. (૨) પછેડી, ખેસ

**ઉત્તરાહ** પું. [+સં. अहन् ન. નું સમાસમાં અકારાંત પું.] પછીનો દિવસ, આવતી કાલનો દિવસ

**ઉત્તરાંગ** (-રાઙ્ગ) ન. [+સં. अङ्ग] પાછળનો ભાગ. (૨) નિતંબ, કૂલા. (૩) સ્વર-સપ્તકના પ-ધ-નિ-સા એ ચાર સ્વર. (સંગીત.) (૪) જુઓ 'ઉત્તર-ચર' (ચ. ન.).

**ઉત્તરી** સ્ત્રી. [+ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ગળામાં પહેરવાનો જૂના સમયનો એક દાગીનો

**ઉત્તરીય** વિ. [સં.] ઉત્તર દિશાનું. (૨) ઉત્તરના દેશનું. (૩) ઉપર આવેલું. (૪) ન. ઉપરણો, પછેડી, ખેસ. (૫) ઓઢણું, ઓઢણી

**ઉત્તરેશ** પું. [+સં. ईश] ઉત્તર દિશાનો કે ઉત્તર પ્રદેશનો સ્વામી

**ઉત્તરોત્તર** ક્રિ. વિ. [+સં. उत्तर] એક પછી એક આવે એમ, ક્રમ પ્રમાણે

**ઉત્તરો(-રૌ)ષ્ઠ** પું. [+સં. ओष्ठ] ઉપરનો હોઠ

**ઉત્તવું** અ. ક્રિ. વસૂકી જવું, ઊતવું. **ઉત્તાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉત્તાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉત્તંસ** (ઉત્તંસ) પું. [સં.] મુગટ. (૨) કાનનું એક ઘરેણું

**ઉત્તાન** વિ. [સં.] પથરાયેલું. (૨) ચત્તું પડેલું. (૩) ઉઘાડું કરેલું

**ઉત્તાનપાદ** પું. [સં.] ધ્રુવ(ભક્ત)ના પિતાનું નામ. (સંજ્ઞા.)

**ઉત્તાનપાદાસન** ન. [+સં. आसन] ચત્તા સૂઈ કરાતું એક આસન. (યોગ.)

**ઉત્તાપ** પું. [સં.] સંતાપ, દુઃખ, પીડા. (૨) પસ્તાવો, પશ્ચાત્તાપ. (૩) શોક, ઉશ્કેરણી

**ઉત્તાવવું, ઉત્તાવું** જુઓ 'ઉત્તવું'માં.

**ઉત્તીર્ણ** વિ. [સં.] પાર ઊતરેલું. (૨) પરીક્ષામાં સફળ થયેલું

**ઉત્તુંગ** (ઉત્તુઙ્ગ) વિ. [સં.] ખૂબ જ ઊંચું

**ઉત્તુંગ-તા** (ઉત્તુઙ્ગતા) સ્ત્રી. [સં.] ઉત્તુંગ-પણું, સારી એવી ઊંચાઈ

**ઉત્તેજક** વિ. [સં.] ઉત્તેજન આપનારું. (૨) ઉદ્દીપક, જલદ, 'સ્ટિમ્યુલસ'. (૩) જુસ્સો ઉત્પન્ન કરનારું

**ઉત્તેજન** ન. [સં.] ઉત્સાહ આપવો એ, ઉત્સાહક પ્રેરણા. (૨) ટેકો, આશ્રય. (૩) ઉશ્કેરણી

**ઉત્તેજના** સ્ત્રી. [સં.] જાગૃતિ, સંચલન. (૨) વેગ વધારવાપણું. (૩) આવેશ, જુસ્સો. (૪) પુરુષની જનનેંદ્રિયનું ટટ્ટાર થવું એ. (૫) ખળભળાટ, ચળવળ, 'એજિટેશન'

**ઉત્તેજવું** સ. ક્રિ. [સં., તત્સમ] ઉત્તેજન આપવું. **ઉત્તેજાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉત્તેજાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉત્તેજાવવું, ઉત્તેજાવું** જુઓ 'ઉત્તેજવું'માં.

**ઉત્તેજિત** વિ. [સં.] પ્રેરણા પામેલું. (૨) ઉત્સાહિત કરવામાં આવેલું, 'ઍક્ટિવેઇટેડ' (અ. ક્રિ.). (૩) ઉશ્કેરવામાં આવેલું. (૪) સજી તીક્ષ્ણ ધાર કરવામાં આવી હોય તેવું

**ઉત્થ** વિ. [સં.] (સમાસને અંતે) -માંથી ઊભું થયેલું ('સંસ્કૃતોત્થ' વગેરે)

**ઉત્થાન** ન. [સં.] ઊભા થવું એ. (૨) ઉદય, ચડતી. (૩) જાગૃતિ

**ઉત્થાન-ભ્રંશ** (-ભ્રંશ) પું. [સં.] ચડતી થવામાંથી ભ્રષ્ટ થઈ જવાનું-ખડી પડવાનું, 'ઍસ્ટેશિયા'

**ઉત્થાનિકા** સ્ત્રી. [સં.] ટીકા-વિવેચનનો આરંભનો ભાગ. (૨) નાની પ્રસ્તાવના કે ઉપોદ્‌ઘાત [નકારક, 'નેગેટિવ'
**ઉત્થાપક** વિ. સં.] ઉઠાડનારું. (૨) ઉખેડી નાખનારું. (૩)
**ઉત્થાપન** ન. [સં.] ઉઠાડવાની ક્રિયા. (૨) જગાડવાની ક્રિયા. (૩) ઉખેડી નાખવાની ક્રિયા. (૪) સમાપ્તિ, છેડો. (૫) એકને ઉઠાડી એને સ્થળે બીજાને મૂકવું એ, 'સબ્સ્ટિટ્યૂશન.' (૬) પુષ્ટિમાર્ગીય મંદિરની સેવાપ્રણાલીમાં આઠ સેવાઓમાંની પાંચમી–મધ્યાહ્‌ન પછી ઠાકોરજીને જગાડી કરવામાં આવતી સેવા. (પુષ્ટિ.)
**ઉત્થાપના** સ્ત્રી. [સં.] ઉઠાડવું એ, જગાડવું એ. (૨) (સામાની આજ્ઞાનું) ઉલ્લંઘન. (૩) (સામાનું) નિકંદન
**ઉત્થાપની** સ્ત્રી. [સં. उत्थापन + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] છેવટની કડી, છેલ્લી કડી (પુસ્તક કે ગ્રંથની)
**ઉત્થાપવું** સ. ક્રિ. [સં. उद् + स्थाप=उत्थाप्, તત્સમ] ઉથાપવું, (આજ્ઞા) ન માનવી. (૨) ઉથામવું, દૂર કરવું. **ઉત્થાપાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉત્થાપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉત્થાપાવવું, ઉત્થાપાવું** જુઓ 'ઉત્થાપવું'માં.
**ઉત્થાપિત** વિ. [સં.] ઉથાપેલું, નહિ માનેલું
**ઉત્થાપ્ય** વિ. [સં.] ઉથાપવા જેવું
**ઉત્થિત** વિ. [સં. उद् + स्थित = उत्थित] ઊભું થયેલું. (૨) જાગેલું. (૩) પેદા થયેલું
**ઉત્પતન** ન. [સં.] કૂદવાની ક્રિયા. (૨) ઊડવાની ક્રિયા. (૩) ઊર્ધ્વીકરણ, ઊર્ધ્વગતિ, સત્ત્વ-સંશુદ્ધિ, 'સબ્લિમેશન' (પો. ગો.) [(૨) ઊડવું
**ઉત્પતવું** અ. ક્રિ. [સં. उद् + पत् = उत्पत्-તત્સમ] કૂદવું.
**ઉત્પતિત** વિ. [સં.] કૂદેલું. (૨) ઊડેલું [ઇચ્છાવાળું
**ઉત્પતિષ્ણુ** વિ. [સં.] કૂદવાની ઇચ્છાવાળું. (૨) ઊડવાની
**ઉત્પત્તિ** સ્ત્રી. [સં. उद् + पत्ति = उत्पत्ति] ઉત્પન્ન થવું એ, ઉદ્‌ભવ, જન્મ. (૨) પેદાશ, ઊપજ
**ઉત્પત્તિ-કારણ** ન. [સં.] ઉદ્‌ભવ કે જન્મ થવાનું નિમિત્ત
**ઉત્પત્તિ-કેંદ્ર (-કેન્દ્ર)** ન. [સં.] જ્યાંથી ઉત્પત્તિ થઈ હોય તે બિન્દુ કે સ્થાન [થિયાંની પરંપરા
**ઉત્પત્તિ-ક્રમ** પું. [સં.] ઉત્પન્ન થવાનાં ભિન્ન ભિન્ન પગ-
**ઉત્પત્તિ-સ્થલ(-ળ), ઉત્પત્તિ-સ્થાન** ન. [સં.] ઉત્પત્તિ-કેંદ્ર, ઉત્પન્ન થવાનું ઠેકાણું. (૨) જન્મ-સ્થાન, વતન
**ઉત્પથ** પું. [સં.] અવળો માર્ગ, ખરાબ કે ખરાબાવાળો માર્ગ
**ઉત્પથગામિ-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] ઉન્માર્ગે જવાપણું
**ઉત્પથ-ગામી** વિ. [સં., પું.] ઉન્માર્ગે જનારું
**ઉત્પદ્યમાન** વિ. [સં.] ઊપજતું, ઉત્પન્ન થતું, પેદા થયે જતું
**ઉત્પન્ન** વિ. [સં.] ઉદ્‌ભવ પામેલું, પેદા થયેલું, જન્મ પામેલું, (૨) ન. પેદાશ, ઊપજ, નીપજ
**ઉત્પલ** ન. [સં.] કમળનું ફૂલ. (૨) નીલ કમળ
**ઉત્પાટન** ન. [સં.] મૂળમાંથી ઉખેડી નાખવાની ક્રિયા
**ઉત્પાટવું** સ. ક્રિ. [સં. उद् + पाट्=उत्पाट्, તત્સમ] ઉખેડી નાખવું
**ઉત્પાટિત** વિ. [સં.] ઉખેડી નાખેલું
**ઉત્પાત** પું. [સં.] કૂદકો, ઠેકડો. (૨) (લા.) ઉપાડો, ધાંધલ, તોફાન. (૩) વિનાશકારી આપત્તિ, અશુભસૂચક આફત, 'કેટેસ્ટ્રોફી'
**ઉત્પાતિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **ઉત્પાતી** વિ. [સં., પું.] (લા.) ધાંધલખોર, તોફાની. (૨) અશાંતિ કરનારું. (૩) જંપીને ન બેસે તેવું [કરનારું
**ઉત્પાદક** વિ. [સં.] ઉત્પન્ન કરનારું, જન્મ આપનારું, પેદા
**ઉત્પાદક-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉત્પાદકપણું
**ઉત્પાદક-શ્રમ** પું. [સં.] ઉત્પાદન કરનારને કરવી પડતી મહેનત, 'પ્રોડ-લેબર' (ક્રિ. ઘ.)
**ઉત્પાદન** ન. [સં.] ઉત્પન્ન કરવાની ક્રિયા. (૨) ઉત્પન્ન, પેદાશ, 'પ્રોડક્શન,' 'પ્રોડક્ટ'
**ઉત્પાદન-અધિકારી** વિ. [સં., સંધિ વિના] કારખાનાં વગેરેમાં ઉત્પન્ન કરવાના માલ-સામાનની તૈયારીના કામની દેખરેખ રાખનાર ઉપરી, 'પ્રોડક્શન–ઑફિસર'
**ઉત્પાદન-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] ઉત્પન્ન કરવાનું કામ
**ઉત્પાદન-ખર્ચ** પું., ન. [+ ફા.] કોઈ પણ વસ્તુ કે માલ ઉત્પન્ન કરવાને માટે થતો નાણાંનો વ્યય
**ઉત્પાદન-ગણતરી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ગણતરી.'] ઉત્પન્ન થયેલા માલ-સામાનની આંકડાની દૃષ્ટિએ નોંધ, 'સેન્સસ ઑફ પ્રોડક્શન'
**ઉત્પાદન-ઘટક** પું. [સં.] ઉત્પાદનને લગતો તે તે એકમ, 'ફૅક્ટર ઑફ પ્રોડક્શન'
**ઉત્પાદન-વેગ** પું. [સં.] માલ-સામાન ઉત્પાદન કરવાની ઉત્સાહયુક્ત ગતિ, 'ટેમ્પો ઑફ પ્રોડક્શન'
**ઉત્પાદન-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] પેદા કરવા માટે જોઈતું બળ
**ઉત્પાદિત** વિ. [સં.] ઉત્પન્ન કરાવેલું
**ઉત્પાદ્ય** વિ. [સં.] ઉત્પન્ન કરવા કે કરાવાને પાત્ર. (૨) કાલ્પનિક (કથાવસ્તુ)
**ઉત્પીડન** ન. [સં.] પીડા કરવી એ. (૨) એકબીજાને દબાવી દેવાની ક્રિયા. (૩) (લા.) નિચોવવાની ક્રિયા
**ઉત્પ્રેક્ષક** વિ. [સં.] ઉત્પ્રેક્ષા કરનારું. (૨) પૂર્વસિદ્ધ. (૩) સોત્કંઠ, 'એક્સ્પેક્ટન્ટ' (દે. હ.) [અટકળ
**ઉત્પ્રેક્ષણ** ન. [સં.] ઊંચે જોવાની ક્રિયા. (૨) ધારણા,
**ઉત્પ્રેક્ષણાત્મક** વિ. [+સં. आत्मन् + क] કલ્પના-જન્ય, 'સ્પેક્યુલેટિવ' (ર. છો. પ.)
**ઉત્પ્રેક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] ધારણા, અટકળ. (૨) ઉપમેયમાં ઉપમાના ધર્મોનું આરોપણ કરવાની અટકળ–એ પ્રકારનો અર્થાલંકાર. (કાવ્ય.)
**ઉત્પ્રેક્ષિત** વિ. [સં.] ઉત્પ્રેક્ષા કરાયેલું, જેને વિશે અન્યની અટકળ કરવામાં આવી છે તેવું
**ઉત્પ્રેક્ષી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'ઉત્પ્રેક્ષક.'
**ઉત્પ્લવ** પું., ન. [સં.] કૂદકો, ઠેકડો
**ઉત્પ્લુતિ** સ્ત્રી. [સં.] કૂદકો, ઠેકડો. (૨) ઉડ્ડયન
**ઉત્ફુલ્લ** વિ. [સં.] ખીલેલું, વિકસેલું. (૨) પ્રફુલ્લ, આનંદ-વિભોર
**ઉત્સન્ન** વિ. [સં.] ઊખડી ગયેલું. (૨) નાશ પામેલું
**ઉત્સરણ** ન. [સં.] ઉપર જવાની ક્રિયા. (૨) ગરમી પ્રકાશ વીજળી વગેરેને ગ્રહણ કરી બીજામાં લઈ જવાપણું, પરિવહન, 'કંડક્શન'

**ઉત્સર્ગ** પું. [સં.] તજી દેવાની ક્રિયા, ત્યાગ. (૨) અર્પણ, દેવાપણું. (૩) પૂરું કરવાપણું. (૪) મળમૂત્રનો ત્યાગ. (૫) વ્યુત્પત્તિ-વિષયક સાધારણ નિયમની પ્રક્રિયા. (વ્યા.)

**ઉત્સર્ગ-કાર્ય** ન. [સં.] ઝાડે પેશાબ જવાની ક્રિયા

**ઉત્સર્ગ-માર્ગ** પું. [સં.] ગુદા-દ્વાર. (૨) સામાન્ય ધોરણ. (જૈન.) [કાઢી નાખવાનું બળ

**ઉત્સર્ગ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] શરીરમાંથી વગર ખપના પદાર્થ

**ઉત્સર્ગ-સમિતિ** સ્ત્રી. [સં.] કોઈ ને હરકત ન થાય તેવા સ્થળે મળમૂત્રાદિ નાખવામાં લેવાની સંભાળ. (જૈન.)

**ઉત્સર્જન** ન. [સં.] ત્યાગ. (૨) દ્વિજોમાં જનોઈ બદલવાની ક્રિયા. (૩) વેદસાહિત્યનું પઠન-અધ્યયન મુલતવી રાખવાની ક્રિયા. (૪) મળમૂત્રનો ત્યાગ

**ઉત્સવ** પું. [સં.] આનંદનો અને ઉત્સાહનો દિવસ, તહેવાર. (૨) મંદિર વગેરેમાં તહેવારને કારણે થતો વિશિષ્ટ વિધિ, ઓચ્છવ. (૩) (લા.) ઉજવણી, સમારંભ, 'સેલિબ્રેશન'. (૪) હર્ષ, આનંદ

**ઉત્સવ-પર્વ** ન. [સં.] આનંદનો દિવસ, સપરમો દહાડો

**ઉત્સવ-પ્રિય** વિ. [સં.] જેને ઉત્સવ કરવા–માણવાનો શોખ છે તેવું

**ઉત્સવિયો** વિ., પું. [+ગુજ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઉત્સવ કરનાર. (૨) ઉત્સવને દિવસે ગાવા–બજાવવાનું કામ કરનાર

**ઉત્સવી** વિ. [સં., પું.] ઉત્સવનો આનંદ લેનારું

**ઉત્સંગ** (ઉત્સઙ્ગ) પું. [સં.] ઉછંગ, ખોળો, ગોદ. (૨) મધ્યભાગ, વચગાળો

**ઉત્સાદ** પું., –દન ન. [સં.] ઉચ્છેદ, નાશ

**ઉત્સાર** પું. [સં.] ઉત્કેંદ્રતા. (ગ.)

**ઉત્સારક** વિ. [સં.] ખસેડનારું

**ઉત્સારણ** ન. [સં.] ખસેડવાની ક્રિયા

**ઉત્સારણા** સ્ત્રી. [સં.] 'ખસો' 'ખસો' એ પ્રકારની લોકોને દૂર કરવાની ક્રિયા. (નાટચ.)

**ઉત્સાહ** પું. [સં.] ઉમંગ, ઉલ્લાસ, હર્ષનો આવેગ. (૨) ખંત, ઉદ્યમ. (૩) વીરરસનો એ સ્થાયી ભાવ. (કાવ્ય.) [**૦ આણવો, ૦ લાવવો** (રૂ. પ્ર.) ઉમંગની લાગણી ઊભી કરવી. **૦ આવવો** (રૂ. પ્ર.) ઉમંગ વધવો, હોંશ થવી. **૦ રેડવો** (રૂ. પ્ર.) ઉત્સાહિત કરવું]

**ઉત્સાહક** વિ. [સં.] ઉત્સાહ આપનારું, ઉત્તેજન આપનારું. (૨) હોંશીલું, ખંતીલું

**ઉત્સાહ-દાતા** વિ. [સં., પું.], –યક વિ. [સં.], –યી વિ. [સં., પું.] ઉત્સાહ આપનારું

**ઉત્સાહ-પૂર્વક** ક્રિ. વિ. [સં.] ઉત્સાહથી, ઉત્સાહ-ભેર

**ઉત્સાહ-પ્રેરક** વિ. [સં.] ઉત્સાહ પૂરનારું, ઊલટ વધારનારું

**ઉત્સાહ-બલ(-ળ)** ન. [સં.] ઉત્સાહરૂપી શક્તિ, ઉમંગનું બળ

**ઉત્સાહ-ભંગ** (-ભઙ્ગ) પું. [સં.] નાઉમેદી, નાસીપાસી, ઉદાસીનતા, મનનું ભાંગી પડવું એ

**ઉત્સાહ-ભેર** (-રચ) ક્રિ. વિ. [+ ગુ. 'ભેર'. 'ભરવું' દ્વારા 'સાથે'ના અર્થનો અનુગ]. ઉત્સાહપૂર્વક [ઉત્સાહથી પૂર્ણ

**ઉત્સાહ-મૂર્તિ** વિ. [સં., સ્ત્રી.] ઉત્સાહ–ખંતનું સાક્ષાત્ સ્વરૂપ,

**ઉત્સાહ-યુક્ત** વિ. [સં.] ઉત્સાહી, ઉમંગી, ખંતીલું, હોંશીલું

**ઉત્સાહ-વર્ધક** વિ. [સં.] ઉત્સાહ વધારનારું

**ઉત્સાહ-વર્ધન** ન. [સં.] ઉત્સાહને ઉત્તેજન, ઉમંગનું વધારવાપણું [ઉત્સાહવાળું, ઉમંગી, હોંશીલું

**ઉત્સાહવંત** (-વન્ત) વિ. [+ સં. °વાન્ > પ્રા. વંત]

**ઉત્સાહ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ઉમંગની લાગણી, હોંશ, ખંત

**ઉત્સાહ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ઉમંગ વધારવાનું બળ

**ઉત્સાહ-શૂન્ય** વિ. [સં.] ઉત્સાહ વિનાનું, નિરુત્સાહ, ખંત વિનાનું [હોંશીલું, ખંતીલું

**ઉત્સાહ-સંપન્ન** (-સમ્પન્ન) વિ. [સં.] ઉત્સાહવાળું, ઉમંગી,

**ઉત્સાહિત** વિ. [સં.] જેને ઉમંગ થયો છે તેવું, ઉત્સાહવાળું. (૨) જેને ઉત્સાહ આપવામાં આવ્યો છે તેવું

**ઉત્સાહી** વિ. [સં., પું.] ઉત્સાહવાળું, ઉમંગી, હોંશીલું

**ઉત્સિક્ત** વિ. [સં.] છાંટેલું, સિંચેલું

**ઉત્સુક** વિ. [સં.] ઉત્કંઠાવાળું, તલસતું, 'કીન'. (૨) અધીરું. (૩) વ્યગ્ર, ચિંતાયુક્ત. (૪) ઉત્સાહી

**ઉત્સુક-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉત્સુકપણું

**ઉત્સૂત્ર** વિ. [સં.] જેને કોઈ જાતનું બંધન નથી રહ્યું તેવું. (૨) અવ્યવસ્થિત, ઢંગધડા વિનાનું. (૩) શાસ્ત્રની આજ્ઞા નથી તેવું, શાસ્ત્રથી ઉપરવટ ગયેલું. (જૈન.) [(જૈન.)

**ઉત્સૂત્ર-પ્રરૂપણા** સ્ત્રી. [સં.] સિદ્ધાંતનો ભંગ થાય તેવો ઉપદેશ.

**ઉત્સૃષ્ટ** વિ. [સં.] તજેલું, જતું કરેલું. (૨) દાન આપવામાં આવેલું

**ઉત્સેક** પું. [સં.] છંટકાવ, છાંટણું. (૨) ઊભરો, જોશ

**ઉત્સેચક** વિ. [સં.] ઉત્સેચન કરનારું. (૨) પચાવનારું, પાચક, 'એન્ઝાઇમ' (ન. મૂ. શા.)

**ઉત્સેચન** ન. [સં.] છંટકાવ, છાંટણું, ઉત્સેક

**ઉત્સેધ** પું. [સં.] (મકાનની) ઊંચાઈ. (૨) શિખર, ટોચ

**ઉત્સ્ફુરણ** ન. [સં.] સ્ફુરણા, આંતરિક પ્રેરણા

**ઉત્સ્ફોટક** વિ. [સં.] ફૂટનારું. (૨) ફોડનારું

**ઉત્સ્ફોટન** ન. [સં.] ફૂટવું એ. (૨) (લા.) ખુલાસો

**ઉત્સ્મય** પું. [સં.] મલકાટ, હળવું હાસ્ય

**ઉત્સ્વપ્ન** ન. [સં., પું.] (લા.) ન હોય તેવી વસ્તુનો અનુભવ કરવો એ. (૨) વિચાર-મગ્ન થઈ રહેવું એ [તેવું

**ઉથડક** વિ. ઉપલક, ઉપરચોટિયું, બરાબર ચોટયું ન હોય

**ઉથડકવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઉથડક', ના. ધા.] ઊચક થવું, અધીરું થવું. (૨) ઘરભંગ થવું. (૩) મુરતિયો મરી જતાં કન્યાનું એ સગપણથી છૂટા થવું

**ઉથડાવવું** જુઓ 'ઊથડવું'માં.

**ઉથથાવવું** જુઓ 'ઊથથવું'માં.

**ઉથમીર** (-રય) વિ., સ્ત્રી. વાંઝણી (સિહણ)

**ઉથરેટી** સ્ત્રી. ખાતરનો ચોકી આકારનો ઢગલો

**ઉથલાવવું** જુઓ 'ઊથલવું'માં.

**ઉથલિયો** પું. [જુઓ 'ઊથલવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] સામાન ફેરવી નાખવાની જગ્યા

**ઉથાગ** (-ગ્ય) વિ., સ્ત્રી. બચ્ચાં ન થતાં હોય તેવી (ગધેડી)

**ઉથાપ** પું. [સં. उत्थाप] ઉથાપવું એ

**ઉથાપવું** સ. ક્રિ. [સં. उत्थाप દ્વારા] (હુકમનું) ઉલ્લંઘન કરવું, ન માનવું, ઉથામવું. **ઉથાપાવું** કર્મણિ., **ક્રિ. ઉથા-**

**પાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉથાપાવવું, ઉથાપાવું** જુઓ 'ઉથાપવું'માં.

**ઉથામણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉથામવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] સામે પવને સફર કરતા વહાણની સર્પાકાર ગતિ. (વહાણ.)

**ઉથામવું** સ. ક્રિ. [સં. उत्थाप्->પ્રા. उत्थाम-] ઉથાપવું, અનાદર કરવો, નહિ માનવું. (૨) એકમાંથી બીજા વાસણમાં કે સ્થાનમાં નાખવું. (૩) ખાલી કરવું, ઠાલવવું. (૪) ફેરવી ફેરવીને જોવું (પાનાં). **ઉથામાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉથામાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉથામાવવું, ઉથામાવું** જુઓ 'ઉથામવું'માં.

**ઉથામો** પું. [સં. उत्थापक->પ્રા. उत्थामअ-] ઉપાડવાનો યત્ન, ઉથામવાનો પ્રયાસ. (૨) વલખું, ઉધામો

**ઉથેવો** પું. [દે. પ્ર. થેવ બિંદુ, ટપકું] છાપરામાંનું કાણું, છાપરામાંનો ચૂવો

**ઉદ્-** ઉપ. [સં.; સ્વર અને ઘોષ વ્યંજનની પૂર્વે द्, બાકી અઘોષ વ્યંજન પૂર્વે 'त्'. જુઓ 'ઉત્'.] સંસ્કૃત તત્સમ શબ્દોની પૂર્વે આ ઉપસર્ગ. 'ઉપર' 'ઊંચે' 'વિકલ્પ' 'સમુચ્ચય' 'અધિકરણ' 'પ્રશ્ન' 'સંશય' જેવા અર્થ આપે છે.

**ઉદક** ન. [સં.] પાણી

**ઉદક-કુંભ** (-કુમ્ભ) પું. [સં.] પાણીનો ઘડો

**ઉદક-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] હિંદુઓમાં મરેલાંની પાછળ પાણીથી પિતૃતર્પણ કરવાની ક્રિયા, જલ-દાન. (૨) મરી ગયેલાંઓની પાછળ પીપળે કે એવા સ્થળે પાણી રેડવાની ક્રિયા

**ઉદક-ચારી** વિ. [સં., પું.] જલચારી, જલચર

**ઉદક-દાન** ન. [સં.] ઉદક-ક્રિયા, જલદાન

**ઉદક-મેહ** પું. [સં.] એક પ્રકારનો મધુપ્રમેહ—મીઠો પેશાબ

**ઉદકાવવું** જુઓ 'ઊદકવું'માં.

**ઉદકાંજલિ** (-કાઞ્જલિ) સ્ત્રી. [+ સં. अञ्जलि પું.] મરેલાંની પાછળ આપવામાં આવતો પાણીનો ખોબો (પિતૃ-તર્પણમાં)

**ઉદગયન** ન. [સં. उदक्+अयन સંધિથી] સૂર્યની પૃથ્વીની દક્ષિણ દિશાથી ઉત્તર તરફ જવાની ક્રિયા, ઉત્તરાયણ

**ઉદગ્ર** વિ. [સં. उद्+उग्र] ઊંચી ટોચવાળું. (૨) ઊંચું. (૩) આગળ પડતું. (૪) ઊભું હોય તેવું. (૫) પ્રચંડ. (૬) ભયાનક

**ઉદ-ધિ** પું. [સં.] સાગર, સમુદ્ર

**ઉદધિ-કન્યા, ઉદધિ-તનયા, ઉદધિ-સુતા** સ્ત્રી. [સં.] (પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે સમુદ્રમાંથી ઉત્પન્ન થયેલી) લક્ષ્મીદેવી

**ઉદન્વતી** સ્ત્રી. [સં.] નદી

**ઉદ-ન્વાન** પું. [સં. उदन्वान्] સાગર, સમુદ્ર, ઉદધિ

**ઉદ-પાત્ર** ન. [સં.] પાણીનું ઠામ

**ઉદ-પાન** ન. [સં.] પાણી પીવું એ, જલપાન. (૨) કમંડળ, સંન્યાસીનું જલપાત્ર. (૩) વાવ કૂવા કુંડ વગેરે જલાશય. (૪) હવાડો

**ઉદ-બિલાડો** પું. [સં. + જુઓ 'બિલાડો.'] પાણી અને જમીન ઉપરનું બિલાડાના જેવું એક પ્રાણી

**ઉદ-બિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [સં.] પાણીનું ટીપું, જલ-બિંદુ

**ઉદ(-ધ)માત** પું. [સં. उद्-ध्मात – ધમધમી ઊઠેલું, વગાડેલું] (લા.) મસ્તી, ધમાલ, ધાંધલ. (૨) તોફાન, ધીંગાણું. (૩) ગર્વ, અહંકાર

**ઉદ(-ધ)માતિયું, ઉદ(-ધ)માતી(-તું)** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું'–'ઈ'–'ઉ' ત.પ્ર.] ધાંધલ કરનારું, ધમાલિયું. (૨) મસ્તીખોર, તોફાની

**ઉદમાથો** પું. રેંટનો ધરી જેવો ભાગ

**ઉદય** પું. [સં. उद्+अय] ઊગવાની ક્રિયા. (૨) ચડતી, ઉન્નતિ. [(૩) ઉત્પત્તિ

**ઉદય-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] ઉદયનો સમય, ઊગવાનું ટાણું

**ઉદયમાન** વિ. [સં.] ઊગતું. (૨) ચડતી પામતું. (૩) ઉત્પન્ન થતું, પ્રગટ થતું

**ઉદય-લગ્ન** ન. [સં.] કોઈ પણ ધારેલે સમયે ક્રાંતિવૃત્તનું પૂર્વ ક્ષિતિજ ઉપરનું બિંદુ

**ઉદય-વેલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] ઊગવાનો સમય. (૨) (લા.) [ચડતીનો સમય

**ઉદયાચલ(-ળ)** પું. [+ સં. अचल] સૂર્ય જ્યાંથી ઊગતો દેખાય છે તે નીચેનો કાલ્પનિક પર્વત. (સંજ્ઞા.)

**ઉદયાત** વિ. [સં. उदयात् પાં. વિ., એ. વ.=ઉદયથી] સૂર્યોદય સમયે જે તિથિ હોય તેવી (તિથિ)

**ઉદયાદ્રિ** પું. [+ સં. अद्रि] જુઓ 'ઉદયાચલ'.

**ઉદયાસ્ત** પું., બ. વ. [+ સં. अस्त] ઉદય અને આથમવું એ, અસ્તોદય

**ઉદયોન્મુખ** વિ. [+ સં. उन्मुख] ઊગવાની તૈયારી ઉપર આવેલું. (૨) (લા.) ચડતી થવાની તૈયારી ઉપરનું

**ઉદર** ન. [સં.] પેટ. (૨) બખોલ, પોલાણ

**ઉદર-ગુહા** સ્ત્રી. [સં.] બખોલના આકારનું પેટનું પોલાણ

**ઉદરણી** સ્ત્રી. [ગુ.] સગર્ભા સ્ત્રી, ગર્ભવતી, ભારેવાઈ

**ઉદરત-ખાતું** ન. [ગુ. 'ઉધાર' + જુઓ 'ખાતું'.] ઉપર-ટપકે મેળ, કાચો મેળ (કાચો હિસાબ)

**ઉદર-તૃપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ભૂખની શાંતિ, ધરાઈને જમવાપણું

**ઉદર-નિમિત્ત** ન. [સં.] પેટનું કારણ. (૨) ક્રિ.વિ પેટને માટે, પેટને કારણે, ભરણપોષણ માટે

**ઉદર-નિર્વાહ** પું. [સં.] ભરણ-પોષણ, ગુજરાન, આજીવિકા

**ઉદર-પટલ** ન. [સં.] છાતી અને પેટના પોલાણને જુદાં પાડતો પડદો

**ઉદર-પીડા** સ્ત્રી. [સં.] પેટમાં થતી પીડા ચૂંક વગેરે

**ઉદર-પૂર્તિ** સ્ત્રી., **ઉદર-પોષણ** ન. [સં.] ગુજરાન

**ઉદર-પ્રદેશ** પું. [સં.] પેટનો ભાગ

**ઉદર-રોગ** પું. [સં.] પેટનો રોગ, અજીર્ણ વગેરે દર્દ

**ઉદર-વિકાર** પું. [સં.] પેટનો અજીર્ણ વગેરે પ્રકારનો બગાડ. (૨) ગર્ભાશયનો રોગ

**ઉદર-વૃદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] પેટનું વધવાપણું. (૨) જલોદરનો રોગ

**ઉદર-વ્યાધિ** પું., સ્ત્રી. [સં., પું.] પેટનો રોગ

**ઉદર-શૂલ(-ળ)** ન. [સં.] પેટમાં ચૂંક આવવી એ

**ઉદર-શોથ** પું. [સં.] પેટનો સોજો

**ઉદરંભર** (ઉદરમ્ભર) વિ. [સં. પું.] પેટભરું, ઉદરંભરી

**ઉદરંભરિ-તા** (ઉદરમ્ભરિ-તા) સ્ત્રી. [સં.] પેટ ભરવાપણું

**ઉદરં-ભરી** (ઉદરમ્ભરી) વિ. [સં., પું.] પેટભરું. (૨) (લા.) સ્વાર્થી

**ઉદરાકાશ** ન. [+ સં. आकाश] પેટમાંનું પોલાણ

**ઉદરાગ્નિ** પું. [+ સં. अग्नि] જઠરાગ્નિ

**ઉદ(-ધ)રાવો** પું. [સં. उप-द्रवक-> પ્રા. उअद्दवअ-] ઉપદ્રવ,

ચિંતા, ફિકર. (૨) કાળજી
**ઉદરાળો** પું. ઇચ્છા
**ઉદરીય** વિ. [સં.] પેટને લગતું [(૩) ભવિષ્ય
**ઉદર્ક** પું. [સં.] અંત, પરિણામ. (૨) ભાવી ફળ, બદલો.
**ઉદ(-ધ)્વસ(-સ્ત)** વિ. [સં. ઉદ્-ધ્વસ્ત] ઉદ્ધ્વસ્ત થયેલું, ઉજ્જડ થયેલું, નાશ પામેલું [વૃત્તાંત
**ઉદંત** (ઉદન્ત) પું. [સં. ઉદ્+અન્ત] સમાચાર, ખબર, હકીકત,
**ઉદાત્ત** વિ. [સં. ઉદ્+આત્ત] ઉચ્ચ, ઉત્તુંગ, આલીશાન. (૨) મહાન, ભવ્ય. (૩) ખાનદાન. (૪) ઉદાર. (૫) આરોહાવરોહાત્મક કે સાંગીતિક સ્વરભારમાંનો ઊંચો (સ્વર)–ઉચ્ચારણના બાહ્ય અગિયારમાંનો એક પ્રયત્ન.(વ્યા.) (૬) સ્વરના ત્રણમાંનો ગાંધાર અને નિષાદ મળીને થતો (સ્વર). (સંગીત.) (૭) ગાનના મુખ્ય સાતમાંનો એક ગમક એટલે સ્વરકંપ. (સંગીત.). (૮) પું. એ નામનો એક અર્થાલંકાર. (કાવ્ય.)
**ઉદાત્ત-ચિત્ત** વિ. [સં.] મોટા મનવાળું
**ઉદાત્ત-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉદાત્તપણું, 'સબ્લિમિટી' (દ. બા.), 'લૉર્ડ્લિનેસ' (ડૉ. માં.)
**ઉદાત્ત-વર્ગ** પું. [સં.] ઉચ્ચ કે અમીરોનો સમૂહ, 'ઍરિસ્ટોક્રસી'
**ઉદાન** પું. [સં. ઉદ્+આન] શરીરમાંના પાંચ વાયુઓમાંનો ઊર્ધ્વબાજુ ગતિવાળો વાયુ. (૨) બુદ્ધ ભગવાને અને મહા શ્રાવકોએ ભિન્ન ભિન્ન સમયે કાઢેલો ઉદ્ગાર. (બૌદ્ધ.)
**ઉદાયુધ** વિ. [સં. ઉદ્+આયુધ, બ.વ્રી.] જેણે હથિયાર ઉગામ્યું છે તેવું, ઊંચકેલા–તાકેલા હથિયારવાળું
**ઉદાર** વિ. [સં.] મોટા દિલનું, સુખી દિલનું, ખુલ્લા મનનું, 'લિબરલ'. (૨) દાન–શીલ [દિલનું
**ઉદાર-ચરિત** વિ. [સં.] જેનું આચરણ ઉદાર છે તેવું, મોટા
**ઉદાર-ચિત્ત** વિ. [સં.] ઉદાર ચિત્તવાળું, મોટા મનનું
**ઉદાર-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉદારપણું
**ઉદારતા-પૂર્ણ** વિ. [સં.] ઉદારતાથી ભરેલું
**ઉદાર-ધી** વિ. [સં.] ઉદાર બુદ્ધિવાળું [ક. ઠા.)
**ઉદારપક્ષી** વિ. [સં., પું.] ઉદાર-મતવાદી, 'લિબરલ' (બ.
**ઉદારમત-વાદ** પું. [સં.] રૂઢિચુસ્ત ન રહેતાં નવા સુધારાને અપનાવવાનો મત-સિદ્ધાંત, 'લિબરાલિ-ઝમ' (દ. બા.)
**ઉદારમતવાદી** વિ. [સં., પું.] ઉદારમત-વાદમાં માનનારું, 'લિબરલ' (દ. બા.)
**ઉદાર-વાદ** પું. [સં.] જુઓ 'ઉદારમત-વાદ. (ના. દ.)
**ઉદારાત્મા** વિ. [+સં. आत्मा] ઉદાર છે આત્મા જેનો તેવું
**ઉદારાશય** પું. [+સં. आशय] ઉદારતાથી ભરેલી ભાવના
**ઉદારી-કરણ** ન. [સં.] ઉદાર થવાપણું, 'લિબરાલિ-ઝેશન'
**ઉદાલ્ય** સ્ત્રી. ખોટો ભપકો, ખટાટોપ
**ઉદાવજ** પું. [સં. उदावर्त] પેટનો ગોળો ચડવાનો રોગ
**ઉદાવરણ** ન. [સં. उद् + आवरण] પાણીનું આવરણ
**ઉદાવર્ત** પું. [સં. उद् + आवर्त] પેટમાં ગોળો ચડવાનો રોગ, ઉદાવજ
**ઉદાસ** વિ. [સં. उद्+आस],**-સિયું** વિ. [+ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઉપેક્ષાવૃત્તિવાળું, તટસ્થ. (૨) ખિન્ન, ગમગીન, શોકાતુર, દિલગીર. (૩) નિરાશ, નાસીપાસ
**ઉદાસી**[1] વિ. [સં., પું.] ઉદાસ. (૨) રામાનંદી સાધુઓનો એ નામનો એક ફિરકો. (સંજ્ઞા.) (૩) શીખ સંપ્રદાયનો એક ફિરકો. (સંજ્ઞા.) [ઉદાસીનતા
**ઉદાસી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉદાસ'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય]
**ઉદાસીન** વિ. [સં. उद्+आसीन] ઉદાસ, 'ઇમ્પેસિવ,' 'પૅસિવ' (કે. હ.), 'ઇન્ડિફરન્ટ'. (૨) નિષ્ક્રિય, બિન-અસરકારક
**ઉદાસીન-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉદાસીનપણું, 'ઇન્ડિફરન્સ' (વિ. ર.)
**ઉદાસી-પંથ** (-પન્થ) પું. [જુઓ 'ઉદાસી[1]'+ 'પંથ.'] જુઓ 'ઉદાસી (૨-૩)' [અનુયાયી
**ઉદાસીપંથી** (-પન્થી) વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઉદાસીપંથનું
**ઉદાહરણ** ન. [સં. उद् + आ-हरण] દાખલો, દૃષ્ટાંત. [**૦લેવું** (રૂ. પ્ર.) ધડો લેવો, દાખલા પરથી શિખામણ લેવી]
**ઉદાહરણ-ભૂત** વિ. [સં.] દાખલા–રૂપે રહેલું
**ઉદાહરણ-વાક્ય** ન. [સં.] દૃષ્ટાંતરૂપ કથન
**ઉદાહરણાર્થે** વિ., ક્રિ. વિ. [+સં. अर्थ] ઉદાહરણ-દૃષ્ટાંત કે ઉલ્લેખ માટેનું, 'ઇલસ્ટ્રેટિવ'
**ઉદાહૃત** વિ. [સં. उद् + आहृत] વિષય તરીકે સૂચિત, ઉદાહરણ તરીકે રજૂ કરવામાં આવેલું
**ઉદાહૃતિ** સ્ત્રી. [સં. उद् + आ-हृति] ઉદાહરણ
**ઉદાળ** પું. [સં. उद्दाल] ગુજરાતમાં ભીલ વગેરે કોમોમાં કન્યાનું હરણ કરવાનો રિવાજ
**ઉદાળવું** સ. ક્રિ. [સં. उद्-दालय > પ્રા. उद्दाल] હરણ કરી જવું, ઉઠાવી લઈ જવું, ખેંચી લઈ જવું. **ઉદાળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉદાળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉદાળાવવું, ઉદાળાવું** જુઓ 'ઉદાળવું'માં.
**ઉદિત**[1] વિ. [સં., उद् -इत ભૂ. કૃ.] ઉદય પામેલું, ઊગેલું. (૨) જોવામાં આવેલું. (૩) ખીલેલું. (૪) પ્રકાશવંતું, ચળકતું
**ઉદિત**[2] વિ. [સં. वद्નું ભૂ. કૃ.] કહેલું
**ઉદીક્ષણ** ન. [સં. उद्+ईक्षण] ઊંચી નજરે જોવું એ. (૨) વિલંબિત ત્રિતાલની સંજ્ઞા. (સંગીત.)
**ઉદીચી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ઉત્તર દિશા
**ઉદીચીન, ઉદીચ્ય** વિ. [સં.] ઉત્તર દિશાનું, ઉત્તર દિશાને લગતું, 'નૉર્ધર્ન'
**ઉદીયમાન** વિ. [સં.] ઊગતું આવતું, વૃદ્ધિ પામતું
**ઉદું** વિ. ખુલ્લા આસમાની રંગનું
**ઉદુંબર** (ઉદુમ્બર) ન. [સં., પું.] ઊંબરાનું ઝાડ. (૨) પું. ગુજરાતમાં એ નામની બ્રાહ્મણોની એક જ્ઞાતિ અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.) [અજવાળું
**ઉદે** પું. [સં. उदय] ઉદય. (૨) ચડતી. ઉત્કર્ષ. (૩) પ્રકાશ,
**ઉદેતી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉદેતું'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ઉદયાત્ તિથિ [પામેલું. (૨) ખીલેલું
**ઉદેતું** વિ. [સં. उदयत्નું 'ઉદેત' (વ. કૃ.) થઈ] ઉન્નતિ
**ઉદેસાલમ** ન. [અર. ઉદે-સલીબ] ખ્રિસ્તી લોકો જે ઝાડના લાકડામાંથી ક્રોસ બનાવે છે તે ઝાડમાંથી બનાવેલું એક ઔષધ
**ઉદો-ઉદો** કે. પ્ર. ['ઉદય હો'નો દ્વિર્ભાવાત્મક ઉદ્ગાર] 'ચીરંજી બનો' એવો આશીર્વાદાત્મક ઉદ્ગાર
**ઉદો-ભવાની** કે. પ્ર. ['ભવાનીનો ઉદય થાઓ'] ભવાની પ્રત્યેનો ઉદ્ગાર. (૨) (લા.) પું. હીજડો, પાવૈયો

**ઉદ્‌ગત** વિ. [સં.] ઊંચે ગયેલું, ચડેલું. (૨) બહાર નીકળેલું. (૩) ઉદય પામેલું. (૪) ઊગેલું, અંકુરમાંથી ફૂટેલું. (૫) ઊંચું

**ઉદ્‌ગતિ** સ્ત્રી. [સં.] ઊંચે જવાપણું. (૨) બહાર નીકળવાપણું

**ઉદ્‌ગમ** પું. [સં.] ઊંચે જવું એ, ચડવાની ક્રિયા. (૨) બહાર નીકળવું, એ, ઉત્પત્તિ. (૩) ઉત્પત્તિનું સ્થાન, ઊગમ. (૪) ફાલ. (૫) આરંભ. (૬) સૃષ્ટિનો આરંભ, સૃષ્ટિ-મંડાણ, 'જેનીસિસ'

**ઉદ્‌ગમન** ન. [સં.] ઊંચે જવું એ. (૨) ઊગવું–નીકળવું એ

**ઉદ્‌ગમ-સ્થાન** ન. [સં.] (નદી-નાળાનું) નીકળવાનું મૂળ ઠેકાણું ઉત્પત્તિસ્થાન, મૂળ [ખૂબ, બહુ

**ઉદ્‌ગાઢ** વિ. [સં.] ખૂબ જ ઘાટું. (૨) અત્યંત, અતિશય,

**ઉદ્‌ગાતા** પું. [સં.] યજ્ઞમાં સામવેદની ઋચાઓ ગાનાર બ્રાહ્મણ, યજ્ઞમાં વરાયેલા ચાર પ્રકારના મુખ્ય સ્થાનમાંનો સામપાઠી આચાર્ય [બહારની બાજુ તરફ જનારું

**ઉદ્‌ગામી** વિ. [સં., પું.] ઊંચી બાજુ તરફ જનારું. (૨)

**ઉદ્‌ગાર** પું. [સં.] (મોઢામાંથી કાઢવામાં આવતો) ધ્વનિ, ઉચ્ચાર, બોલ. (૨) ઓકી કાઢેલી ચીજ, ઓકાણ. (૩) થૂંક. (૪) કફ

**ઉદ્‌ગાર-ચિહ્ન** ન. [સં.] આશ્ચર્ય વગેરે લાગણી બતાવતું '!' આ પ્રકારનું વિરામ-ચિહ્ન. (વ્યા.)

**ઉદ્‌ગારાત્મક** વિ. [+ સં. आत्मन् + क] ઉદ્‌ગારથી યુક્ત, ઉદ્‌ગાર-રૂપે વ્યક્ત થયેલું

**ઉદ્‌ગીત** વિ. [સં.] ઊંચેથી ગાયેલું. (૨) ન. સામગાન. (૩) પું. સંગીતના અઠ્ઠાવન વર્ણાલંકારોમાંનો આઠમો વર્ણાલંકાર. (સંગીત.)

**ઉદ્‌ગીથ** ન. [સં.] સામવેદની ઋચાઓનું ગાન, સામગાન. (૨) સામવેદનો ઉત્તરાર્ચિક–ઉત્તર ખંડ. (૩) ઓમ્-કાર

**ઉદ્‌ગીથ-વેત્તા** વિ., પું. [સં.] સામવેદની ગાનપદ્ધતિનો જાણકાર બ્રાહ્મણ, ઉદ્‌ગાતા

**ઉદ્‌ગ્રીવ** વિ. [સં.] ઊંચી કરેલી ડોકવાળું, ઉત્કંઠ

**ઉદ્‌ઘાટક** વિ. [સં.] ઉદ્‌ઘાટન કરનારું, ઉઘાડનારું. (૨) પ્રસિદ્ધિમાં મૂકનારું

**ઉદ્‌ઘાટન** ન. [સં.] બંધ કે ઢાંકેલું ઉઘાડવાની ક્રિયા. (૨) પ્રસિદ્ધિમાં મૂકવાની ક્રિયા, 'ઇન-ઑગરેશન'. (૩) આરંભમાં પરિચય આપવો એ, 'ઇન્ટ્રોડક્શન' (મ. સૂ.)

**ઉદ્‌ઘાટન-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] ઉદ્‌ઘાટન કરવાનું કાર્ય

**ઉદ્‌ઘાટન-સમારંભ** (-રમ્ભ) પું. [સં.] કોઈ વિશિષ્ટ મકાન કે ઇમારતનો પહેલ–વહેલો ઉપયોગ કરવા નિમિત્તે કરવામાં આવતો જાહેર યા ખાનગી મેળાવડો, 'ઇન-ઑગરેશન ફંક્શન' [જાહેર કરેલું

**ઉદ્‌ઘાટિત** વિ. [સં.] ઉઘાડું કરેલું. (૨) પ્રકાશિત કરેલું,

**ઉદ્‌ઘાત** પું. [સં.] ઘા, ફટકો, પ્રહાર. (૨) અથડામણ, આઘાત

**ઉદ્‌ઘાતક** વિ. [સં.] ઘા–ફટકો મારનાર, પ્રહાર કરનાર. (૨) અથડાવનાર, આઘાત કરનાર. (૩) આરંભ કરનાર. (૪) સંસ્કૃત પ્રકારની નાટ્ય-રચનાઓની પ્રસ્તાવનાના છેલ્લા વાક્યને બીજા જ સંદર્ભમાં રજૂ કરતો (પાત્ર-પ્રવેશ). (નાટ્ય.)

**ઉદ્‌ઘાતિત** વિ. [સં.] નાશ પામેલું

**ઉદ્‌ઘૃષ્ટ** વિ. [સં.] નીરસ રીતે કંઠમાંથી બહાર પડેલું. (૨) પું. ઉચ્ચારણનો એક દોષ. (વ્યા.)

**ઉદ્‌ઘોષ** પું. [સં.] ઊંચેથી બોલવાની ક્રિયા, મોટો ઊંચો અવાજ. (૨) જાહેરનામું, જાહેરાત, 'ઢંઢેરો. (૩) (લા.) લોકવાયકા, ચાલતી–ઊડતી વાત

**ઉદ્‌ઘોષણ** ન., –ણા સ્ત્રી. [સં.] જાહેરાત, ઢંઢેરો, 'પ્રોક્લેમેશન' ['પોસ્ટર'

**ઉદ્‌ઘોષણા-ચિત્ર** ન. [સં.] જાહેરાત માટેનું છાપેલું ચિતરામણ,

**ઉદ્‌ઘોષવું** સ. ક્રિ. [સં. उद्-घुष्-घोष्, તત્સમ] જાહેર કરવું

**ઉદ્દંડ** (ઉદ્દણ્ડ) વિ. [સં.] ઊંચા કરેલા દંડવાળું, લાકડી ઊંચી રાખી ચાલનારું. (૨) (લા.) ઉદ્ધત, શિક્ષાની પરવા ન કરનારું, તોછડું, નિરંકુશ

**ઉદ્દંડતા** (ઉદ્દણ્ડતા) સ્ત્રી. [સં.] ઉદ્ધતપણું, દાંડાઈ, દોંગાઈ

**ઉદ્દામ** વિ. [સં.] બંધન વિનાનું, નિરંકુશ. (૨) સ્વચ્છંદી, ઉચ્છૃંખલ. (૩) તદ્દન સ્વતંત્ર બળવાખોર વિચાર કે માનસ ધરાવનારું, જહાલ, 'એક્સ્ટ્રીમિસ્ટ', ડાબેરી (આ. બા.), 'લેફ્ટિસ્ટ' (અ. રા.)

**ઉદ્દામ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉદ્દામપણું

**ઉદ્દામ-પક્ષ** પું. [સં.] આકળા સ્વતંત્ર-બળવાખોર વિચાર ધરાવનારો એક રાજકીય પક્ષ, જહાલ પક્ષ

**ઉદ્દામપક્ષી** વિ. સં., પું.] ઉદ્દામપક્ષનું અનુયાયી

**ઉદ્દામ-વાદ** પું. [સં.] કોઈ પણ જાતનું રાજકીય બંધન ન માનનારો મત-સિદ્ધાંત

**ઉદ્દામવાદી** વિ. [સં., પું.] ઉદ્દામ-વાદમાં માનનારું, બિન-જવાબદારીવાળી સ્વતંત્રતા મેળવવાનો મત ધરાવનારું

**ઉદ્દામ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ઉદ્દામ-પ્રકારની લાગણી, જહાલ-વલણ

**ઉદ્દાલક** પું. [સં.] ઉપનિષદ-કાલનો એ નામનો એક ઋષિ, આરુણિ ઋષિનો એ પુત્ર. (સંજ્ઞા.)

**ઉદ્દિષ્ટ** વિ. [સં.] બતાવવામાં આવેલું, ચીંધેલું. (૨) જેના સંબંધમાં કહેવામાં આવ્યું હોય તેવું, સંબોધિત. (૩) ગોઠવેલું, રચેલું, યોજેલું. (૪) મનમાં ધારેલું. (૫) ન. ધારણા, માનસિક વલણ

**ઉદ્દીપક** વિ. [સં.] દીપાવનારું, જાગૃતિ લાવનારું. (૨) ઉત્તેજિત કરનારું, ઉત્સાહિત કરનારું. (૩) રસશાસ્ત્રની દૃષ્ટિએ રસને ખડો કરવામાં ઉપયોગી (સાધન -સામગ્રી). (કાવ્ય.) (૪) ઉદ્દીપ્ત કરનારું, 'કૅટૅલિસ્ટિક' (અ. ત્રિ.)

**ઉદ્દીપન** ન. [સં.] જાગૃતિ. (૨) ઉત્તેજના, રસની જાગૃતિમાં ઉદ્દીપક સાધન-સામગ્રીએ લાવી મૂકેલી પરિસ્થિતિ. (કાવ્ય.). (૩) ઉત્તેજના, 'કૅટૅલીસિસ' (અ. ત્રિ.)

**ઉદ્દીપન-વિભાવ** પું. [સં.] રસમાં ઉદ્દીપન કરનારી સાધન-સામગ્રી (કાવ્ય.)

**ઉદ્દીપિત** વિ. [સં.] જેનું ઉદ્દીપન કરવામાં આવ્યું છે તેવું

**ઉદ્દીપ્ત** વિ. [સં.] પ્રકાશી ઊઠેલું, ઝળહળી ઊઠેલું. (૨) (લા.) ઉશ્કેરાયેલું

**ઉદ્દીપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] પ્રકાશ, ઝળહળાટ. (૨) (લા.) ઉશ્કેરાટ

**ઉદ્દેશ** પું. [સં.] ધારણા, લક્ષ્ય, ઇરાદો, આશય, 'મોટિવ'. (૨) હેતુ, કારણ, 'ઑબ્જેક્ટિવ'. (૩) પ્રતિજ્ઞા, સિદ્ધ કરવાનું છે તેનો ઉલ્લેખ, 'ટૅલિયોલૉજી' (તર્ક.)

**ઉદ્દેશક** વિ. [સં.] ઉદ્દેશ કરતું, આશય બતાવતું. (૨) દાખલો આપી સમઝાવનારું. (૩) દાખલા-રૂપ. (૪) પું. ઉદાહરણ.

(૫) પ્રશ્ન. (ગ.)
**ઉદ્દેશન** ન. [સં.] નામ લઈને બોલાવવાપણું
**ઉદ્દેશ-પત્ર** પું. [સં., ન.] કામ સંબંધી હેતુ રીત પ્રણાલી વગેરે બતાવનાર કાગળ, યોજના-પત્ર, 'પ્રોસ્પેક્ટસ'
**ઉદ્દેશલક્ષી** વિ. [સં., પું.] ઉદ્દેશને ધ્યાનમાં રાખી કરેલું
**ઉદ્દેશ-વાદ** પું. [સં.] કુદરતમાં બધું સપ્રયોજન છે એવો મત-સિદ્ધાંત, 'ટેલિયોલૉજી'
**ઉદ્દેશવાદી** વિ. [સં, પું.] ઉદ્દેશવાદમાં માનનારું
**ઉદ્દેશવું** સ. ક્રિ. [સં. उद्+दिश्-देश् તત્સમ; ગુ. માં 'ઉદ્દેશીને' એવો સં. ભૂ. કૃ. નો જ પ્રયોગ જાણીતો છે; ક્રિયાપદ તરીકે પ્રચલિત નથી.]–ને લક્ષ્ય કરવું [ચાલવાપણું
**ઉદ્દેશાનુસરણ** ન. [+સં. अनु-सरण] ઉદ્દેશને પાલન કરીને
**ઉદ્દેશ્ય** વિ. [સં.] લક્ષ્ય કરી વિચારવા જેવું. (૨) ન. ઉદ્દેશ, ધારણા, લક્ષ્ય, આશય, ઇરાદો. (૨) હેતુ, કારણ. (૩) વાક્યમાં ક્રિયાનો નિયામક, ક્રિયાનાથ. (કર્તરિ પ્રયોગમાં કર્તૃપક્ષ, કર્મણિ પ્રયોગમાં કર્મપક્ષ; અકર્મક ક્રિયાના યોગમાં માત્ર ભાવ ક્રિયાનાથ હોય છે.) (વ્યા.)
**ઉદ્દેશ્ય-પક્ષ** પું. [સં.] જેના સંબંધમાં કહેવામાં આવ્યું હોય–જે ક્રિયાનો નાથ હોય તે પક્ષ (જુઓ 'ઉદ્દેશ્ય'.). (વ્યા.)
**ઉદ્દેશ્ય-વર્ધક** વિ., ન. [સં.] વાક્યમાં ઉદ્દેશ્યનો વધારો બતાવનાર પ્રત્યેક વિશેષણ–શબ્દ યા વિશેષણ-વાક્ય. (વ્યા.)
**ઉદ્દેશ્ય-વાદ** પું. [સં.] જુઓ 'ઉદ્દેશ-વાદ'. (૨) કુદરતમાં સાધનને હેતુ સાથે બંધબેસતું કરવાથી થતી અહુ તીક્ષ્ણતા-વાળા સરજનહારના અસ્તિત્વ વિશેનો મત-સિદ્ધાંત, 'આર્ગ્યુ-મેન્ટ ફ્રોમ ડિઝાઇન.' (તર્ક.)
**ઉદ્દેશ્ય-વિધેય-ભાવ** પું. [સં.] વાક્યમાં જેના વિશે વાત કરવામાં આવી હોય (ક્રિયાનાથ) અને જે વાત કરવામાં આવી હોય (ક્રિયા અને ક્રિયાનાં વિશેષણ – ક્રિયાપૂરક વગેરે વિધેય) તે બેનો પરસ્પર સંબંધ. (વ્યા.)
**ઉદ્દ્યોત** પું. [સં.] પ્રકાશ, ઝળહળાટ
**ઉદ્દ્યોતિત** વિ. [સં.] ખૂબ પ્રકાશિત થયેલું
**ઉદ્ધત** વિ. [સં. उद् + हत, સંધિથી] ઉચ્છૃંખલ, ઉછાંછળું. (૨) ઉન્મત્ત, અહંકારી. (૨) સામે થાય તેવું, અવિનયી. (૪) આકરા સ્વભાવનું, ઉગ્ર
**ઉદ્ધત-વેડા** પું., બ. વ. [+જુઓ 'વેડા.'] ઉદ્ધત રીતભાત, ઉછાંછળું વર્તન, ઉદ્ધતાઈ
**ઉદ્ધતાઈ** સ્ત્રી. [+ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ઉદ્ધત આચરણ
**ઉદ્ધરણ** ન. [સં.] ઉદ્ધાર, ઊંચે ઉપાડી લેવાની ક્રિયા. (૨) ગ્રંથ કે લેખના કોઈ ભાગમાંથી બીજા ગ્રંથ કે લેખમાં લેવામાં આવતું અવતરણ
**ઉદ્ધરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉદ્ધરવું'+ગુ. 'અણી' કૃ.પ્ર.] પાઠનું અભ્યાસ માટે ફરી વાચન
**ઉદ્ધરણીય** વિ. [સં.] ઊંચકી લેવા જેવું. (૨) મૂળ સહિત ઉખેડી લેવાય તેવું. (૩) ઉદ્ધરણ – અવતરણ રૂપે લેવા જેવું
**ઉદ્ધરવું** સ. ક્રિ. [સં. उद् + धृ-धर् તત્સમ] ઊંચકવું, ઉપાડી લેવું. (૨) ઉગારવું, બચાવવું. **ઉદ્ધરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉદ્ધરાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. (સંસ્કૃતાનુસારી)
**ઉદ્ધરાવવું, ઉદ્ધરાવું** જુઓ 'ઉદ્ધરવું'માં.
**ઉદ્ધર્તા** વિ. [સં., પું.] ઉદ્ધાર કરનારું. (૨) ઊંચકનારું. (૩) બચાવનારું
**ઉદ્ધવ** પું. [સં. उद् + हव, સંધિથી] મહાભારતયુગમાં યાદવકુલનો શ્રીકૃષ્ણનો કાકો અને એક ભક્ત. (સંજ્ઞા.)
**ઉદ્ધવ-સંપ્રદાય** (-સમ્પ્રદાય) પું. [સં.] શ્રી સહજાનંદ સ્વામીએ સ્થાપેલો સ્વામિનારાયણ – પંથ. (સંજ્ઞા.)
**ઉદ્ધસિત** ન. [સં. उद् + हसित, સંધિથી] માથું અને બીજાં અંગ હલાવીને કરવામાં આવતું પ્રબળ હાસ્ય. (નાટ્ય.)
**ઉદ્ધાર** પું. [સં.] ઊંચે ઉપાડી લેવાની ક્રિયા, ઉદ્ધરણ. (૨) સારી સ્થિતિમાં આવવા કે લાવવાપણું. (૩) છુટકારો. (૪) મુક્તિ, મોક્ષ. (૫) નષ્ટ થઈ ગયેલા ગ્રંથ કે ગ્રંથ-ભાગને નષ્ટ દશામાંથી પુનઃસંસ્કાર આપી સમુદ્ધાર કરવાની ક્રિયા
**ઉદ્ધારક** વિ. [સં.] ઉદ્ધાર કરનારું, ઉદ્ધર્તા
**ઉદ્ધારક-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉદ્ધારક હોવાપણું
**ઉદ્ધાર-કારક** વિ. [સં.] ઉદ્ધાર કરનારું, ઉદ્ધારક, ઉદ્ધર્તા
**ઉદ્ધાર-ગૃહ** ન. [સં.] રખડી પડેલાંઓને આશ્રય આપી સુધારવાને માટેનો આશ્રમ, 'રિસ્ક્યૂ-હોમ'
**ઉદ્ધારણ** ન. [સં.] ઉદ્ધાર
**ઉદ્ધારવું** સ. ક્રિ. [સં. उद् + धृ-धार्, પ્રે. તત્સમ] ઉદ્ધાર કરવો ઉગારવું, બચાવવું. (૩) મોક્ષ આપવો, મુક્ત કરવું. (૩) સારી સ્થિતિમાં મૂકી દેવું. **ઉદ્ધારાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉદ્ધા-રાવવું** પુનઃપ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉદ્ધારાવવું, ઉદ્ધારાવું** જુઓ 'ઉદ્ધારવું'માં.
**ઉદ્ધાર્ય** વિ. [સં.] ઉદ્ધાર કે ઉદ્ધરણ કરવા જેવું
**ઉદ્ધુર** વિ. [સં. उद्+धुरा, બ.વ્રી.] ધોંસરી–ભારબોજ વિનાનું
**ઉદ્ધૃત** વિ. [સં.] ઊંચકેલું, ઉપાડેલું. (૨) ઉગારેલું, બચાવેલું. (૩) ઉતારા–અવતરણ તરીકે લીધેલું
**ઉદ્ધૃત-પાણિ, ઉદ્ધૃત-હસ્ત** વિ. [સં.] ઊંચા કરેલ હાથવાળું
**ઉદ્ધૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] ઉદ્ધરણ, ઉદ્ધાર
**ઉદ્ધ્વસ્ત** વિ. [સં.] ઉખેડી નાખેલું, (૨) ખેદાનમેદાન કરી નાખેલું, ઉજ્જડ કરી નાખેલું
**ઉદ્બાહુ(૦ક)** વિ. [સં.] ઊંચા કરેલા હાથવાળું
**ઉદ્બિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [સં., પું.]. ઉત્તર તરફ જતાં આકાશી પદાર્થની કક્ષા એટલે માર્ગ સૂર્યમાર્ગને કાપે તે તે બિંદુ, 'એસેન્ડિંગ નોડ'
**ઉદ્બુદ્ધ** વિ. [સં.] બોધ પામેલું, જ્ઞાન મળ્યું છે તેવું. (૨) વિકસેલું, પ્રફુલ્લિત થયેલું, પૂરું ખીલેલું. (૩) (લા.) જાગ્રત થયેલું, જાગેલું. (૪) સતેજ થયેલું
**ઉદ્બોધ** પું. [સં.] સમઝણ, જ્ઞાન. (૨) (લા.) જાગ્રત કરવાપણું, ઉદ્બોધન
**ઉદ્બોધક** વિ. [સં.], -**કર્તા** વિ. [સં., પું.] ઉદ્બોધ કરનાર
**ઉદ્બોધન** ન. [સં.] કથનાત્મક ઉપદેશ. (૨) વ્યાખ્યાન, પ્રવચન. (૩) સમઝણ
**ઉદ્બોધવું** સ.ક્રિ. [સં. उद् + बुध्-बोध्, પ્રે. તત્સમ] ઉદ્બોધ આપવો, સમઝણ આપવી. (૨) પ્રવચનરૂપે કહેવું. **ઉદ્બોધાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉદ્બોધાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉદ્બોધાવવું, ઉદ્બોધાવું** જુઓ 'ઉદ્બોધવું'માં.

**ઉદ્‌ભટ** વિ. [સં.] પ્રબળ, પ્રચંડ. (૨) સર્વોત્કૃષ્ટ, ઉત્તમ. (૩) મુખ્ય [(કાવ્ય.)
**ઉદ્‌ભટ-યૌવના** સ્ત્રી. [સં.] પ્રૌઢા નાયિકાઓ માંહેની એક.
**ઉદ્‌ભટ-વેશ** પું. [સં.] ભવ્ય વેશભૂષા
**ઉદ્‌ભવ** પું. [સં.] ઉત્પત્તિ, જન્મ, પ્રાકટ્ય, પ્રભવ. (૨) ઉત્પત્તિ-સ્થાન, મૂળ. (૩) વિકાસ, 'ઇવૉલ્યુશન' (ર.મ.)
**ઉદ્‌ભવવું** અ. ક્રિ. [સં. उद्+भू-भव्, તત્સમ] ઉત્પન્ન થવું, પ્રગટ થવું, જન્મવું, પેદા થવું. **ઉદ્‌ભવાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉદ્‌ભવાવવું, ઉદ્‌ભાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉદ્‌ભવ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ઉત્પન્ન થવાનું બળ, 'એનર્જી' (ર.મ.). (૨) ચૈતન્ય, સત્ત્વ
**ઉદ્‌ભવ-સ્થાન** ન. [સં.] ઉત્પત્તિ-સ્થાન
**ઉદ્‌ભવાવવું, ઉદ્‌ભવાવું** જુઓ 'ઉદ્‌ભવવું'માં.
**ઉદ્‌ભાવ** પું. [સં.] ઉદ્‌ભવ, ઉત્પત્તિ, જન્મ
**ઉદ્‌ભાવક** વિ. [સં.] ઉદ્‌ભવ કરનાર, ઉત્પાદક, 'કન્સ્ટ્રક્ટિવ' (ગો.મા) [ચિંતન, વિચાર. (૪) ઉત્પ્રેક્ષણ
**ઉદ્‌ભાવન** ન. [સં.] ઉત્પાદન. (૨) ધારણા, અટકળ. (૩)
**ઉદ્‌ભાવના** સ્ત્રી. [સં.] ધારણા, અટકળ
**ઉદ્‌ભાવનીય** વિ. [સં.] ઉત્પન્ન કરી-કરાવી શકાય તેવું. (૨) જેની ધારણા કરી શકાય તેવું
**ઉદ્‌ભાવયિતા** વિ. [સં., પું.] ઉદ્‌ભાવક
**ઉદ્‌ભાવવું** જુઓ 'ઉદ્‌ભવવું'માં.
**ઉદ્‌ભાવિત** વિ. [સં.] જેનો ઉદ્‌ભાવ કરવામાં આવ્યો છે તેવું, ઉત્પન્ન કરેલું-કરાવેલું. (૨) (લા.) બનાવટી, કૃત્રિમ
**ઉદ્‌ભાવ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'ઉદ્‌ભાવનીય'.
**ઉદ્‌ભાસ** પું. [સં.] કાંતિ, શોભા. (૨) તેજ, ચમક
**ઉદ્‌ભાસિત** વિ. [સં.] પ્રકાશિત, અજવાળેલું. (૨) બતાવવામાં આવેલું [થયેલી વનસ્પતિ
**ઉદ્‌ભિજ્જ** ન. [સં., પું.] જમીન કે બીજને ભેદીને ઉત્પન્ન
**ઉદ્‌ભિજ્જ-વિદ્યા**, સ્ત્રી., **ઉદ્‌ભિજ્જ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] વનસ્પતિ-શાસ્ત્ર, ઓષધિ-વિદ્યા, 'બૉટની'
**ઉદ્‌ભિન્ન** વિ. [સં.] તોડીને બહાર આવેલું, ફૂટી નીકળેલું. (૨) ઊઘડેલું, ખીલેલું
**ઉદ્‌ભૂત** વિ. [સં.] ઉદ્‌ભવ પામેલું, પ્રગટેલું, પેદા થયેલું
**ઉદ્‌ભૂતિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ઉદ્‌ભવ'.
**ઉદ્‌ભેદ** પું. [સં.] ઉત્પત્તિ. (૨) વિકાસ, 'ઇવૉલ્યૂશન'
**ઉદ્‌ભ્રમ** પું. [સં.] ભ્રાંતિ, ભ્રમણા. (૨) ચિંતા, ફિકર. (૩) ગભરાટ, વ્યાકુળતા
**ઉદ્‌ભ્રમણ** ન. [સં.] રખડપાટ
**ઉદ્‌ભ્રાંત** (-ભ્રાન્ત) વિ. [સં.] ભ્રમિત થયેલું, ભ્રમ થયો છે તેવું. (૨) ગાભરું, વ્યાકુળ. (૩) ભ્રાંતિમાં ભમ્યા કરતું
**ઉદ્‌મસ્ત** વિ. [+ ફા.; સં.માં આવો શબ્દ નથી.] ઉન્મત્ત. (૨) તોફાની. (૩) રંડીબાજ
**ઉદ્‌મસ્તાઈ** સ્ત્રી. [+ ફા. + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ઉદ્‌મસ્તપણું, ઉન્મત્તતા. (૨) ધમાલિયા-વેડા, તોફાન
**ઉદ્‌મસ્તી** સ્ત્રી. [+ ફા.] ઉદ્‌મસ્તાઈ
**ઉદ્યત** વિ. [સં. उद्+यत] તૈયાર થઈ રહેલું, તત્પર, સજ્જ. (૨) નિશ્ચય કરી ઊભું થયેલું, કૃતનિશ્ચય, આતુર. (૩) ઉદ્યમી, ખંતીલું, ઉદ્યોગી
**ઉદ્યતાયુધ** વિ. [+ સં. આયુધ] જેણે હથિયાર ઊંચું કરી રાખ્યું છે તેવું, લડવા માટે તૈયાર થઈ રહેલું
**ઉદ્યમ** પું. [સં. उद्+यम] પ્રવૃત્તિ, કામ કરવા લાગી જવાની ક્રિયા, ઉદ્યોગ. (૨) પ્રયાસ, પ્રયત્ન, તજવીજ. (૩) ધંધો, રોજગાર
**ઉદ્યમ-રત** વિ. [સં.], **ઉદ્યમ-વંત** (-વન્ત) વિ.[સં. °वत् > પ્રા. °वंत], **ઉદ્યમી** વિ. [સં., પું.] ઉદ્યમ કરનારું, ઉદ્યોગી, કામગરું. (૨) ખંતીલું, મહેનતુ
**ઉદ્યાન** ન. [સં.] બાગ, બગીચો, ઉપવન, વાટિકા, વાડી
**ઉદ્યાન-ક્રીડા** સ્ત્રી. [સં.] બાગમાં મુખ્યત્વે સ્ત્રીઓ સાથેનો લેવામાં આવતો આનંદ [ઉજાણી, 'ગાર્ડન-પાર્ટી'
**ઉદ્યાન-ભોજન** ન. [સં.] બાગ-બગીચામાં કરવામાં આવતી
**ઉદ્યાન-રક્ષક** વિ., પું. [સં.] બાગની રખેવાળી કરનાર, માળી
**ઉદ્યાપન** ન. [સં. उद्+यापन] વ્રતની સમાપ્તિએ કરવામાં આવતો પૂજાવિધિ. (૨) ઉજવણું
**ઉદ્યુક્ત** વિ. [સં. उद्+युक्त] તૈયાર થઈ રહેલું, કામમાં જોડાઈ ગયેલું (૨) તત્પર, તૈયાર, ઉદ્યત
**ઉદ્યોગ** પું. [સં. उद्-योग] પ્રવૃત્તિ, હિલચાલ, ઉદ્યમ, 'એન્ટરપ્રાઇઝ'. (૨) હુન્નર, કસબ. (૩) મહેનત
**ઉદ્યોગ-ખાતું** ન. [+ જુઓ 'ખાતું'.] રાજ્ય તરફથી હુન્નર-ઉદ્યોગનાં કારખાનાંઓની પ્રવૃત્તિની દેખભાળ રાખતું સરકારી તંત્ર, 'ઇન્ડસ્ટ્રીઝ ડિપાર્ટમેન્ટ'
**ઉદ્યોગ-ગૃહ** ન. [સં., પું., ન.] ઉદ્યોગ-શાળા, કારખાનું
**ઉદ્યોગ-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [સં.] દેશના ઉદ્યોગો ઉપર દેખરેખ રાખતું સરકારી ખાતું, 'ડિરેક્ટરેટ ઑફ ઇન્ડસ્ટ્રીઝ'
**ઉદ્યોગ-તાલીમ-સંસ્થા** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'તાલીમ' + સં.] જુઓ 'ઉદ્યોગ-મંદિર'.
**ઉદ્યોગ-ધંધો** (-ધન્ધો) પું. [+ જુઓ 'ધંધો'.] ઉદ્યોગી ધંધો-રોજગાર, ઉદ્યોગ-પ્રવૃત્તિ
**ઉદ્યોગ-ધૂન** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ધૂન'.] (લા.) ઉદ્યોગો કરવાની સબળ પ્રવૃત્તિ, 'ઇન્ડસ્ટ્રિયાલિઝમ' (ના. દ.)
**ઉદ્યોગ-નિયામક** પું. [સં.] દેશના ઉદ્યોગો ઉપર દેખરેખ રાખતા સરકારી ઉદ્યોગ-તંત્રનો ઉપરી અમલદાર, 'ડિરેક્ટર ઑફ ઇન્ડસ્ટ્રીઝ'
**ઉદ્યોગ-પતિ** પું. [સં.] ભિન્ન ભિન્ન પ્રકારના ઉદ્યોગ ચલાવવામાં રચ્યોપચ્યો રહેનાર પુરુષ, 'ઇન્ડસ્ટ્રિયાલિસ્ટ'
**ઉદ્યોગ-પર, -રાયણ** વિ. [સં.] ઉદ્યોગમાં રચ્યુંપચ્યું રહેનાર
**ઉદ્યોગપરાયણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉદ્યોગપરાયણ હોવાપણું
**ઉદ્યોગ-પ્રધાન** પું. [સં,ન.] રાજ્યતંત્રમાં ઉદ્યોગનું ખાતું સાચવતો મંત્રી. (૨) વિ. ઉદ્યોગોની જ્યાં મુખ્યતા છે તેવું
**ઉદ્યોગ-પ્રસારણ** ન. [સં.] ઉદ્યોગોનો ફેલાવો કરવાની પ્રવૃત્તિ, 'ડિસ્પર્સલ ઑફ ઇન્ડસ્ટ્રીઝ'
**ઉદ્યોગપ્રસારણ-નીતિ** સ્ત્રી. [સં.] ઉદ્યોગોનો ફેલાવો કરવાનો સિદ્ધાંત, 'ઇન્ડસ્ટ્રી-ડિસ્પર્સલ પોલિસી'
**ઉદ્યોગ-મંદતા** (-મન્દતા) સ્ત્રી. [સં.] ઉદ્યોગોની પ્રવૃત્તિમાં આવેલું ઢીલાપણું, 'રિસેસન ઇન ઇન્ડસ્ટ્રીઝ'.
**ઉદ્યોગ-મંદિર** (-મન્દિર) ન. [સં.] જુઓ 'ઉદ્યોગ-ગૃહ'.

**ઉદ્યોગ-મંદી** (-મન્દી) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'મંદી'.] જુઓ 'ઉદ્યોગ-મંદતા'.
**ઉદ્યોગ-માહિતી-પત્ર** પું. [જુઓ 'માહિતી' + સં., ન.] ઉદ્યોગને લગતી માહિતીનો કાગળ, 'ઇન્ડસ્ટ્રી-પ્રોસ્પેક્ટ શીટ'
**ઉદ્યોગ-વાદ** પું. [સં.] દેશના અર્થતંત્રનો આધાર ઉદ્યોગો ઉપર છે એવો મત-સિદ્ધાંત, 'ઇન્ડસ્ટ્રિયાલિઝમ'
**ઉદ્યોગવાદી** વિ. [સં., પું.] ઉદ્યોગ-વાદમાં માનનારું
**ઉદ્યોગ-વિભાગ** પું. [સં.] ધંધા-રોજગાર ઉપર દેખરેખ રાખનારું સરકારી ખાતું [કરનારો પુરુષ
**ઉદ્યોગ-વીર** પું. [સં.] હુન્નર-ઉદ્યોગના ઉત્કર્ષ માટે કામ
**ઉદ્યોગ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કામધંધો કરવાનું વલણ
**ઉદ્યોગ-શક્તિ** વિ. [સં.] કામધંધો ચલાવવા માટે જોઇતું બળ
**ઉદ્યોગ-શાલા**(-ળા) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ઉદ્યોગ-મંદિર'.
**ઉદ્યોગ-સંગઠક** (-સઙ્ગઠક) વિ., પું. [+ જુઓ 'સંગઠક'.] ઉદ્યોગોને ઉત્તેજન આપી એની આયોજના-વ્યવસ્થા વગેરે કરનાર, 'ઇન્ડસ્ટ્રી-ઑર્ગેનાઇઝર'
**ઉદ્યોગ-સંચાલન** (-સઞ્ચાલન) ન. [સં.] ઉદ્યોગોને વ્યવસ્થિત રીતે ચલાવવાની પ્રવૃત્તિ
**ઉદ્યોગાલય** ન. [+ સં. आलय] જુઓ 'ઉદ્યોગ-શાલા'.
**ઉદ્યોગિ-તા** સ્ત્રી [સં.] ઉદ્યોગીપણું
**ઉદ્યોગિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ઉદ્યોગમાં પડેલી (સ્ત્રી)
**ઉદ્યોગી** વિ. [સં., પું.] ઉદ્યોગમાં પડેલું, ઉદ્યમી, પ્રવૃત્તિશીલ. (૨) હુન્નરી
**ઉદ્યોગી-કરણ** ન. [સં.] ઉદ્યોગ ન હોય ત્યાં ઉદ્યોગની પ્રવૃત્તિ કરવાપણું, 'ઇન્ડસ્ટ્રિયાલિઝેશન'
**ઉદ્યોત** પું. [સં.] ખદ્યોત, આગિયો [ધાતુ द्युत् હોઈ उद्द्योत થવું જોઇયે, છતાં સં.માં उद्योत પણ કોશોમાં નોંધાયું છે, -જુઓ 'ઉદ્દ્યોત.']
**ઉદ્રકવું** અ. ક્રિ. ઉચ્ચાટમાં હોવું, દિલગીર હોવું
**ઉદ્રજન** પું. પ્રાણવાયુ, 'ઑક્સિજન'
**ઉદ્રાવ** પું. [સં.] ભારે મોટો અવાજ, ભારે ઘોંઘાટ
**ઉદ્રિક્ત** વિ. [સં.] અતિશય, ઘણું. (૨) નિખાલસ, ખુલ્લા દિલનું. (૩) સ્પષ્ટ, પ્રગટ, સ્ફુટ [(૩) ચડિયાતાપણું
**ઉદ્રેક** પું. [સં.] અતિશયતા, ભારે વૃદ્ધિ. (૨) ઉભરાટ.
**ઉદ્રેક-વાદ** પું. [સં.] જેમાં જીવનના ઉલ્લાસનું પ્રતિબિંબ પડેલું છે તેવો કવિતામાં રજૂ થતો આવિષ્કાર, રંગદૃષ્ટિ, 'રોમૅન્ટિઝમ' (ઉ. જો.)
**ઉદ્વમન** ન. [સં.] ઊલટી, બકારી, ઓકણ
**ઉદ્વર્તક** વિ. [સં.] શરીરની શુદ્ધિ કરી આપનારું. (૨) પું. હિસાબમાં ધારેલી સંખ્યા
**ઉદ્વર્તન** ન. [સં.] શરીરની શુદ્ધિ કરવાની ક્રિયા. (૨) શરીરને માલિશ કરવાની ક્રિયા. (૩) વધારો, ઉછાળો
**ઉદ્વહન** ન. [સં.] શરીર ઉપર ઉઠાવી ભાર વહન કરવાની ક્રિયા, ઊંચકી લઈ જવાનું કામ
**ઉદ્વાહ** પું. [સં.] ઉદ્વહન. (૨) વિવાહ, લગ્ન
**ઉદ્વાહક** વિ. [સં.] ઉદ્વહન કરનાર
**ઉદ્વાહ-કર્મ** ન. [સં] લગ્નક્રિયા
**ઉદ્વાહન** ન. [સં.] જુઓ 'ઉદ્વહન'.
**ઉદ્વિગ્ન** વિ. [સં.] ઉદ્વેગ પામેલું, ખિન્ન, ભારે દિલગીર. (૨) કંટાળેલું
**ઉદ્વિગ્ન-તા** સ્ત્રી. (સં.) ઉદ્વિગ્નપણું, ખેદ, ખિન્નતા (૨) કંટાળો
**ઉદ્વીક્ષણ** ન. [સં.] ઊંચી કરેલી દૃષ્ટિ, ઊંચી બાજુએ કરેલી નજર
**ઉદ્વૃત્ત** વિ. [સં.] ઊલટું થઈ ગયેલું. (૨) ફેંકાઈ ગયેલું. (૩) ઉશ્કેરાયેલું. (૪) ઊભરાઈ ગયેલું
**ઉદ્વેગ** પું. [સં.] ખેદ, ખિન્નતા, ઉચાટ. (૨) ગભરાટ, વ્યાકુળતા. (૩) દિલગીરી, શોક. (૪) વ્યગ્રતા, ક્ષોભ
**ઉદ્વેગ-કર**, વિ. [સં.], **-ર્તા**, વિ. [સં., પું.], **ઉદ્વેજક**, **ઉદ્વેગ-કારક** વિ. [સં], **ઉદ્વેગ-કારી** વિ. [સં., પું.] ઉદ્વેગ કરાવનારું, ખિન્નતા કરાવનારું
**ઉદ્વેજન** ન, [સં.] ઉદ્વેગ કરવાપણું
**ઉદ્વેજનીય** વિ. [સં.] ઉદ્વેગ કરવા-કરાવવા જેવું
**ઉદ્વેજિત** વિ. [સં.] ઉદ્વિગ્ન, ચિંતાગ્રસ્ત
**ઉદ્વેજી** વિ. [સં., પું.] ઉદ્વેગ કરનારું
**ઉદ્વેલ**(-ળ) વિ. [સં. उद्+वेला, બ.વ્રી.] મર્યાદા વટાવી ગયેલું, કિનારાને ઓળંગી ગયેલું
**ઉદ્વેશ**(-ષ) વિ. [સં.] પોશાક નથી પહેર્યો તેવું, નગ્ન, નાગું
**ઉદ્વેષ્ટન** ન. [સં.] વીંટાળવાની ક્રિયા. (૨) વિ. જેનાં બંધન છૂટી ગયાં છે તેવું
**ઉદ્વેષ્ટિત** વિ. [સં.] વીંટેલું. (૨) ન. [સં.] હથેળી ઊંચી કરવાનો એક અભિનય. (કાવ્ય.)
**ઉધડક** વિ. [જુઓ 'ઊધડું' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઊધડું
**ઉધડકવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઉધડક',-ના. ધા.] એકદમ ઊભા થઈ જવું. (૨) ચમકવું, ઝબકવું, ચોંકવું. (૩) બેબાકળા થઈ જવું
**ઉધડકી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉધડકું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ઉન્માદવાળી, સહેજ ગાંડપણવાળી (સ્ત્રી). (૨) એક સ્થળેથી મન ઊઠી ગયું છે તેવી (સ્ત્રી)
**ઉધડકું** વિ. [જુઓ 'ઉધડકવું' +ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] ઉન્માદવાળું. (૨) એક સ્થળેથી મન ઊઠી ગયું હોય તેવું
**ઉધડિયું** વિ. [જુઓ 'ઊધડું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] દૈનિક સાપ્તાહિક પાક્ષિક માસિક કે વાર્ષિક બદલો ઠરાવ્યા વિના કામના પ્રમાણનો પણ ખ્યાલ કર્યા સિવાય ઊચક ઠરાવી કામ કરનારું (મજૂર), ઊધડું કામ કરનાર. (૨) ભાવતાલ કે વજન કર્યા વગર રાખેલું કે આપેલું (કામ). (૩) (લા.) કાળજી વગરનું બેદરકારીથી કરેલું
**ઉધડિયો** વિ.' પું. [જુઓ 'ઉધડિયું'.] અમુક બદલો (આર્થિક કે વસ્તુમાં) લેવાની શરતે મુદતની પણ શરત વિના એક-સામટું કામ કરનાર માણસ. (૨) વર્ષે અમુક રકમ આપવી ઠરાવી રાખેલો નોકર. (૩) વર્ષે અમુક રકમ આપી કે ભાગીદારી ઠરાવી ખેતી સાધી આપતો ખેડૂત, ઊભડ ખેડૂત
**ઉધડિય(-યે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ,' ઉધડિયું' + ગુ. 'અ-(એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય] છૂટક કામ કરનારી બાઈ, ઊધડું લઈ કામ કરનારી મજૂરણ
**ઉધમતિયો વાંક** પું. ભંડાર પાસે વાંકા પાટિયાને લગતા કાથાના એક ભાગનું નામ. (વહાણ.)

**ઉધમાત** જુઓ 'ઉદમાત'.

**ઉધમાતિયું** જુઓ 'ઉદમાતિયું.'

**ઉધમાતી** જુઓ 'ઉદમાતી.'

**ઉધમાતું** જુઓ 'ઉદમાતું.'

**ઉધરકવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઊધડું' દ્વારા.] ઉધડકવું. (૨) ઊંઘમાં બબડવું. (૩) ક્રોધે ભરાવું, ગુસ્સે થવું. (૪) ફડકી ઊઠવું

**ઉધર-ભાવ** પું. [જુઓ 'ઊધરવું' + સં.] ઉછેર, ઉજેરવું એ

**ઉધરસ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉધરસવું'.] કંઠબારીમાં ભરાયેલા લીલા કે સૂકા ગડફાને અવાજપૂર્વક બહાર કાઢવાની પરિસ્થિતિ, ખાંસી. [૦ ખાવી (રૂ.પ્ર.) અવાજપૂર્વક કંઠબારીમાંથી સૂકા કે લીલા કફને બહાર કાઢવાનો પ્રયત્ન કરવો. (૨) ખાંસી ખાવાનો અવાજ કરી હાજરી વ્યક્ત કરવી]

**ઉધરસવું** અ. ક્રિ. [સં. उद्घसति ઊંચેના ભાગમાં બહાર ફેંકે છે.] ખડખડિયા અવાજથી કફ બહાર કાઢવાનો પ્રયત્ન કરવો, ખાંસી ખાવી. (૨) (લા.) ઊંચાનીચા થવું, પછડાવું. **ઉધરસાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉધરસાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉધરસાવવું, ઉધરસાવું.** જુઓ 'ઉધરસવું'માં. [ખાંસી ખાનારું

**ઉધરસિયું** વિ. [જુઓ 'ઉધરસ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] વારંવાર

**ઉધરાણો** પું. તાણાને કાંજી આપતી વખતે ટેકવવાની ઘોડી

**ઉધરાપો** પું. જુઓ 'ઉદરાવો.'

**ઉધરાવવું** જુઓ 'ઊધરવું'–'ઉધારવું'માં. (૨) ચોપડામાં નામે લખાવવું, ખાતે મંડાવવું. (૩) ઘંટીના થાળામાંથી છાલાથી લોટ બાંકા વાટે વાસણમાં એકઠો કરવો

**ઉધરાવો** જુઓ 'ઉદરાવો'.

**ઉધરેટવું** સ. ક્રિ. ઊંધે માર્ગે ચડાવવું, અવળે રસ્તે દોરવું. (૨) ફેરવી નાખવું. **ઉધરેટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉધરેટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉધરેટાવવું, ઉધરેટાવું** જુઓ 'ઉધરેટવું'માં.

**ઉધવસ(-સ્ત)** જુઓ 'ઉદવસ.'

**ઉધાઈ** જુઓ 'ઊધઈ.' [(૨) સડી જવું

**ઉધાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઊધઈ' ના.ધા.] ઊધઈથી ખવાવું.

**ઉધાચલું** વિ. [જુઓ 'ઊંધું' + 'ચાલવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] ઊંધું ચાલનારું, અવળે રસ્તે જનારું. (૨) (લા.) કહ્યું ન માનનારું

**ઉધાણ** ન. સમુદ્રની મોટી ભરતી (પૂનમ-અમાસની), ઉધાન. (૨) (લા.) તોફાન, આવેશ [મુદ્દતિયો (તાવ.)

**ઉધાણિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ઉધાણ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.]

**ઉધાન** ન. પૂનમ અને અમાસની સમુદ્રમાં આવતી મોટી ભરતી. (૨) તોફાન, આવેશ. (૩) વાવાઝોડું. (૪) દમનો ઊભરો. (૫) જાનવરોમાં સંયોગની ઇચ્છા. [૦ ચડ(-ઢ)વું (રૂ. પ્ર.) ભરતી આવવી. (૨) આવેશમાં આવવું. (૩) દમનો હુમલો થવો. (૪) કામાસક્ત થવું]

**ઉધાન-ચક્કર** વિ. [+ જુઓ 'ચક્કર.'] વમળમાં પડતું, ભમરી ખાતું (પાણી) [વપરાતી દવા

**ઉધાન-પડી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પડી.'] દમના દર્દમાં

**ઉધાન-પાયું** વિ. [+ જુઓ) 'પાયો' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] જેને ત્રણ પાયા હોય તેવું. (૨) (લા.) જેનો મગજ ખસી ગયો હોય તેવું, ચસકેલ, ગાંડા જેવું. (૩) વલવલતું, અદકપાંસળિયું.

**ઉધાનવાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઉધાન',–ના.ધા.] મનની સ્થિતિ સારી ન હોવી. (૨) ગુસ્સે થવું, કોપવું

**ઉધાની** વિ. [જુઓ 'ઉધાન' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] અટકચાળું. આળવીતરું, ઉધામી

**ઉધાપો** પું. તોર, આવેશ, જુસ્સો, ઉધામો, (૨) ચિંતા, ફિકર

**ઉધાફ(-ફૂ)લી** સ્ત્રી. આંખના રોગમાં ઉપયોગી એવી એક ઓષધિ–વનસ્પતિ, ઊંધા-ફૂલી.

**ઉધામો** પું. [સં. उद्धावक-> પ્રા. उद्धावअ- >અપ. *उद्धावँअ-] ધમપછાડા. (૨) કોઈ જાતની પ્રવૃત્તિ કરવાનો આવેશ. (૩) વલખું, ઉપાડો. (૪) પ્રબળ યત્ન. (૫) લડાઈની તૈયારી

**ઉધાર** પું. [સં. उद्धार] ઉદ્ધાર, છુટકારો. (૨) ઉછેર [સુ.]. (૩) ક્રિ. વિ. ભરપાઈ નહિ થયેલું. (૪) ચોપડામાં ખાતે બાજુ. (૫) ખાતે માંડીને આપેલું. (૬) (લા.) લઇને પાછું ન આપનારું (માણસ), અવિશ્વાસ્ય, અણ-ભરોસાપાત્ર. [૦ કરવું, ૦ રાખવું (રૂ. પ્ર.) રોકડું નાણું ન આપતાં માલ ખરીદવો, આબરૂ ઉપર ખરીદવું. ૦ ખાવું (રૂ. પ્ર.) ખાતે માલ લઇને ગુજરાન કરવું. ૦ દેવું (રૂ. પ્ર.) ખાતે માંડીને આબરૂ ઉપર આપવું. ૦ લેવું (રૂ. પ્ર.) ખાતે મંડાવીને આબરૂ ઉપર ખરીદવું]

**ઉધાર-અનુસૂચિ(-ચી)** સ્ત્રી. [+ સં.] રાષ્ટ્ર ઉપરનાં કરજોનું તે તે પત્રક, 'ડેટ–શેડ્યૂલ'

**ઉધાર-નોંધ** (-નોંધ્ય) સ્ત્રી. [+જુઓ 'નોંધ.'] શાખ ઉપર આપવામાં આવતા માલની આસામી વિશેનો કાચો ચોપડો

**ઉધાર-પાસું** ન. [+ જુઓ 'પાસું.'] ચોપડામાં જમણી બાજુનું ઉધાર બાજુનું ખાતું કે પડખું

**ઉધાર-વહી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'વહી.'] ઉધાર–નોંધ

**ઉધારવું** પ્રે., સ.ક્રિ. [જુઓ 'ઊધરવું'માં સં. उद्धारय > પ્રા. उद्धारअ-] ચોપડામાં જમણી બાજુના સળમાં ખાતે બાજુ નોંધવું, ખાતે ચડાવવું. **ઉધારાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉધારાવવું** પુનઃ પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉધાર-વેચાણ** ન. [+ જુઓ 'વેચાણ'.] ઉધાર રાખીને–રોકડેથી વેચાણ કર્યા વિના–કરવામાં આવેલું વેચાણ, 'ક્રેડિટ સેઇલ'

**ઉધાર-વહેવાર** (-વેઃવાર) પું. [+ સં. જુઓ 'વહેવાર'.], **ઉધાર-વ્યવહાર** પું. [+ સં.] રોકડેથી કરવાને બદલે ખાતે માંડીને કરવામાં આવતી લેવડ-દેવડ, 'ક્રેડિટ ટ્રાન્ઝેક્શન'

**ઉધાર-હવાલો** પું [જુઓ 'હવાલો.'] ઉધાર પાસાની જમાખર્ચી [મુશ્કેલી

**ઉધારા** પું., બ.વ. [જુઓ 'ઉધારો'.] (લા.) સાંસા, તંગી,

**ઉધારાવવું, ઉધારાવું** જુઓ 'ઉધારવું'માં.

**ઉધારિયું** વિ. [જુઓ 'ઉધાર'+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ખાતે માંડીને આપવામાં આવતું હોય તેવું. (૨) રોકડું નહિ ચૂકવતાં ખાતે લઈ ખરીદનારું, શાખ ઉપર ખરીદનારું

**ઉધારી** વિ. [જુઓ 'ઉધાર' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] બાકી લેણું, ખાતે આપેલ માલનું પત્યું ન હોય તેવું (નાણું)

**ઉધારુ(-રું)** વિ. [ +ગુ. 'ઉ' અને 'ઉં' ત. પ્ર.] ઉધાર લીધેલું કે આપેલું. (૨) ભરપાઈ ન થયેલું.

**ઉધારો** પું. [સં. उद्धारक-> પ્રા. उद्धारअ-] ઉદ્ધાર, છૂટકો. (૨) વાયદો. (૩) વાર વિલંબ, ઢીલ

**ઉધાંધળું** વિ. ઝાંખું

**ઉધેઈ(-વ)** (-વ્ય) જુઓ 'ઊધઈ'.

**ઉધેડ** પું. બાંધેલું છૂટું કરવું એ, ઉકેલ

**ઉધેડવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઉધેડ,' ના. ધા.] વિખેરવું, છૂટું કરવું. (૨) ઉચેડવું. (૩) ઉકેલવું, છોડવું. (૪) ઉજ્જડ કરવું. (૫) ગરીબ બનાવવું. (૬) છેતરવું. (૭) બહુ સંભોગ કરી થકવવું. **ઉધેડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉધેડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉધેડાવવું, ઉધેડાવું** જુઓ 'ઉધેડવું'માં.

**ઉધેરવું** સ. ક્રિ. [સં. उद्धारय-> પ્રા. उद्धारअ-] ઘંટીના થાળામાંથી છાલા વતી લોટ બાકામાંથી વાસણમાં લેવો, ઊધરવું. **ઉધેરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉધેરાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉધેરાવવું, ઉધેરાવું** જુઓ ઉધેરવું'માં.

**ઉધેલું** ન. એકથી વધુ જાતનાં આખાં–ભાંગ્યાં શાક તેલમાં પકાવી કરેલી વાની, ઊંધિયું

**ઉધૈ** જુઓ 'ઊધઈ'.

**ઉધોર** પું. ચૌદ માત્રાનો એક માત્રામેળ છંદ. (પિં.)

**ઉદ્ધડ** વિ. [સં. उद्धृत > પ્રા. उद्धड, પ્રા. તત્સમ] જુઓ 'ઊધડ'.

**ઉદ્ધડ-જોશી** પું [+ જુઓ 'જોશી'.] જ્યોતિષના કાચા કે નહિવત્ જ્ઞાનને આધારે જોશ જોનારો જોશી. (૨) (લા.) વિ. [પું.] ગમે તેમ ગબડાવતું, ગમે તેમ નિભાવ કરતું

**ઉધ્રસવું** અ. ક્રિ. [સં. उध्रस् તત્સમ] જુઓ 'ઉધરસવું'. **ઉધ્રસાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉધ્રસાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉધ્રસાવવું, ઉધ્રસાવું** જુઓ 'ઉધ્રસવું'માં.

**ઉનમણો** (ઉ:નમણો) જુઓ 'ઉનામણો'.

**ઉનમથાવવું, ઉનમથાવું** જુઓ 'ઉનમાથવું'માં.

**ઉનમાથવું** અ. ક્રિ. [સં. उन्माथय-> અર્વા. ગુ. તદ્ભવ] મથવું, પ્રયત્નશીલ થવું. **ઉનમથાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉનમથાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉનમનું** વિ. [સં. उन्मनस् + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઊંચા થયેલા મનવાળું, દિલગીર, શોકગ્રસ્ત

**ઉનમુલાવવું, ઉનમુલાવું** જુઓ 'ઉનમૂલવું'માં.

**ઉનમૂન** વિ. [સં. उन्मौन] ઘણું શાંત. (૨) ન. ઘણી શાંતિ

**ઉનમૂની** સ્ત્રી. હઠયોગની 'ઉન્મૂની' નામની એક મુદ્રા

**ઉનમૂલવું** સ. ક્રિ. [સં. उन्मूलय-] ઉન્મૂલન કરવું, ઉખેડી નાખવું. **ઉનમુલાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉનમુલાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉનરૈ-જલ** (ઉ:નરૈ-) ન. શોષણ

**ઉનવાવવું, ઉનવાવાવું** (ઉ:ન-) જુઓ 'ઊનવાવું'માં.

**ઉનંગ** (ઉનઙ્ગ) વિ. [સં. उदङ्ग] ઊંચા અંગવાળું, ઊંચું

**ઉનાડવું** અ. ક્રિ. [ગ્રા., સં. उन्नाटय-> પ્રા. उन्नाड–] ઉઠાડવું, જાગ્રત કરવું, જગાડવું [મીઠું ફળ

**ઉનાબ** ન. [અર. ઉન્નાબ્] ઔષધ તરીકે વપરાતું એક રાતું

**ઉનાબ-દાણા** પું., બ.વ. [+ જુઓ 'દાણો.'] ઉનાબ ફળનાં બીજ [ઓરડી

**ઉનામણ** (ઉ:ના-) ન. [જુઓ 'ઊનું' દ્વારા.] પાણી ઊનું કરવાની

**ઉનામણિયું** (ઉ:ના-) ન., **-યો** પું. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] પાણી ઊનું કરવાનું વાસણ [ત.પ્ર.] નાનો ઉનામણિયો

**ઉનામણી** (ઉ:ના-) સ્ત્રી., **-ણું** ન. [+ ગુ. 'ઈ' અને 'ઉં'

**ઉનામણો** (ઉ:ના-) પું. [+ ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] ઉનામણિયો

**ઉનારણ** (ઉ:ના-) ન. [જુઓ 'ઊનું' દ્વારા.] લોટ બાંધવાનું ગરમ પાણી

**ઉનારવું** (ઉ:ના-) સ.ક્રિ. [જુઓ 'ઊનું', ના.ધા.] ગરમ પાણીએ લોટ બાંધવો. **ઉનારાવું** (ઉ:ના-) કર્મણિ., ક્રિ. **ઉનારાવવું**, (ઉ:ના-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉનારાવવું, ઉનારાવું** (ઉ:ના-) જુઓ 'ઉનારવું'માં.

**ઉનાવું** (ઉ:ના-) અ. ક્રિ. [સં. उष्णाय (ના ધા.) > પ્રા. उन्हाअ-] ગરમ થવું, ઊનું થવું. (૨) (લા.) મનમાં બળ્યા કરવું, ઊનવાવું

**ઉનાળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. उन्नालिअ ઊંચું ફેંકાયેલું] પાણી કે અનાજનું શ્વાસનળીમાં જવું એ, અંતરાશ

**ઉનાળુ** (ઉ:ના-) વિ. [જુઓ 'ઉનાળો' + ગુ. 'ઉ' ત.પ્ર.] ઉનાળાને લગતું, ઉનાળામાં થતુ કે પાકતું

**ઉનાળો** (ઉ:ના-) પું. [સં. उष्णकालक-> પ્રા. उण्हआलअ-, उन्हआलअ-] ઉષ્ણકાલ, ફાગણથી જેઠ સુધીની ગરમીની ઋતુ. [૦ બેસવો (-બૅસવો) (રૂ.પ્ર.) ગરમીની ઋતુ આવવી-શરૂ થવી]

**ઉનીશ** પું. અજવાળું, પ્રકાશ

**ઉનેવાળ** વિ. ['ઊનું' (ઊના) ગામ + ગુ. 'વાળું'ત.પ્ર. દ્વારા] ઊના ગામનો બ્રાહ્મણોનો એક ફિરકો અને એને લગતું

**ઉન્નત** વિ. [સં. उद् + नत, સંધિથી] ઊંચે ગયેલું, ઊંચું. (૨) સીધું, ટટ્ટાર, ઊભું. (૩) ચડતી પામેલું. (૪) ઉમદા ઊંચા આશયવાળું. (૫) ભવ્ય, 'સબ્લાઇમ' (ન.ભો.)

**ઉન્નત-કાય** વિ. [સં.] ઊંચી કાયાવાળું, પડછંદ

**ઉન્નત-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] મધ્યરાત્રિના બિંદુથી પૂર્વમાં સૂર્યની દેખાતી ગતિ અને એ પ્રમાણે મધ્યાહ્ન-બિંદુથી પશ્ચિમમાં દેખાતી ગતિ એટલો સમય

**ઉન્નત-કાલાંશ** (-કાલાંશ) પું. [+ સં. अंश] ગ્રહ કે તારાને ધ્રુવ સાથે જોડનારી લીટી અને એ ગ્રહ કે તારો જ્યાં ઊગ્યો હોય તે સ્થાનને ધ્રુવ સાથે જોડનારી લીટી એ બે લીટીઓ વચ્ચેનો ખૂણો. (ખગોળ.)

**ઉન્નત-કોણ** પું. [સં.] કોઈ પદાર્થને જોડનારની આંખ સાથે જોડનારી સીધી લીટી અને આંખમાંથી પસાર થતા ક્ષિતિજને સમાંતર તલ એ બે વચ્ચેનો ખૂણો, 'ઍંગલ ઑફ એલિવેશન'

**ઉન્નત-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉન્નતપણું, ઊંચાઈ. (૨) ભવ્યતા, 'સબ્લિમિટી' (ન.ભો) [ફૂલેલા પેટવાળું

**ઉન્નત-નાભિ** વિ. [સં.] જેની દૂંટી ઊપસી આવેલી છે તેવું,

**ઉન્નત-પથ** પું. [સં.] ઊંચો માર્ગ. (૨) ચડતીનો માર્ગ

**ઉન્નત-પદ** ન. [સં.] ઊંચી પદવી, ઊંચો હોદ્દો, ઊંચું અધિકાર-સ્થાન

**ઉન્નત-પ્રતિભા** સ્ત્રી. [સં.] ઉચ્ચ કોટિએ રહેલી આત્મ-ઝળક

**ઉન્નત-ભૂમિ** સ્ત્રી. [સં.] ઊંચી જમીન, ઉપર ઊપસી આવેલું ભૂમિતળ

**ઉન્નત-માર્ગ** પું. [સં.] જુઓ 'ઉન્નત-પથ'.

**ઉન્નત-યૌવના** વિ. સ્ત્રી. [સં.] મધ્યા પ્રકારની નાયિકાનો એક ભેદ. (કાવ્ય.)

**ઉન્નતલક્ષી** વિ. [સં., પું.] ઊંચું લક્ષ ધરાવતું, મહત્ત્વાકાંક્ષી

**ઉન્નત-લેન્સ** પું. [+ જુઓ અં. 'લેન્સ'] વચ્ચેથી ઊપસેલો ગોળ કાચ

**ઉન્નત-શિર** વિ. [સં. उन्नतशिरस् નું પ્ર. વિ., એ. વ. उन्नतशिराः પું.] ઊંચા માથાવાળું. (૨) (લા.) અભિમાની, ગર્વીલું

**ઉન્નત-સ્થાન** ન. [સં.] ઊંચે આવેલી જગ્યા. (૨) ઉન્નત-પદ

**ઉન્નત-સ્થિતિ** સ્ત્રી. [સં.] ચડતી દશા, અભ્યુદય, ચડતી

**ઉન્નતાકર્ષી** વિ. [+ સં. आकर्षी પું.] ભવ્યતાની ઊંચાઈ તરફ ખેંચનાર, 'એલિવેઇટિંગ' (ન. ભો.) [સ્થિતિ

**ઉન્નતાવસ્થા** સ્ત્રી. [+ સં. अवस्था] ઊંચી દશા, ઉન્નત

**ઉન્નતાંશ** (-તાંશ) પું. [+ સં. अंश] ઊંચી બાજુનો ભાગ. (૨) આકાશી પદાર્થ ક્ષિતિજથી-એટલે આકાશ અને પૃથ્વી સાથે મળતા દેખાય છે તે કલ્પિત રેખાથી-કેટલો ઊંચો છે એ બતાવનારા ખૂણાનું માપ. (ખગોળ.)

**ઉન્નતાંશ-કોણ** (-તાંશ-) પું. [સં.] એવા ઉન્નતાંશથી વ્યક્ત થતો ખૂણો. (ખગોળ.)

**ઉન્નતિ** સ્ત્રી. [સં., उद् + नति, સંધિથી] ઊંચે જઈ રહેલી સ્થિતિ, ચડતી. (૨) આબાદી. (૩) મહત્તા

**ઉન્નતિ-અધિકારી** વિ. [સં., સંધિ વિના, પું.] નવું નવું મેળવી એની વ્યવસ્થા સ્થાપનાર સરકારી અમલદાર, 'રેક્લેમેશન-ઑફિસર'

**ઉન્નતિ-કર** વિ. [સં.], -ર્તા વિ. [સં., પું.], **ઉન્નતિ-કારક** વિ. [સં.] ઉન્નતિ તરફ લઈ જનારું, ચડતી કરનારું

**ઉન્નતિ-વાદ** પું. [સં.] આશાવાદ અને નિરાશાવાદ વચ્ચેની સમાધાનકારક વૃત્તિથી ચડતીની સંભાવનાનો મત-સિદ્ધાંત, 'મેલિયોરિઝમ' (અ. ક.)

**ઉન્નતિવાદી** વિ. [સં., પું.] ઉન્નતિ-વાદમાં માનનાર

**ઉન્નતિ-સંપાદક,** (-સમ્પાદક), **ઉન્નતિસાધક** વિ. [સં.] ઉન્નતિ લાવી આપનારું

**ઉન્નતોદર** વિ. [સં. उन्नत + उदर] ઊંચી ફાંદવાળું. (૨) જેનો ચાપ ઉપરની બાજુ ઊપસેલો હોય તેવું. (ગ.) (૩) બહિર્ગોળ ['કૉન્વેક્સ ઍંગલ'

**ઉન્નતોદર-કોણ** પું. [સં.] બે કાટખૂણા કરતાં મોટો ખૂણો,

**ઉન્નયન** ન. [સં. उद् + नयन, સંધિથી] ઊંચે લઈ જવાની ક્રિયા. (૨) સરખું-સીધું કરવાપણું. (૩) વિશેષ વાત ઉપરથી સાધારણ વાતનું અનુમાન. (તર્ક.)

**ઉન્નાબ** ન. [અર.] જુઓ 'ઉનાબ'.

**ઉન્નિલેખન** ન. [સં. उद् + निलेखन, સંધિથી] ધાતુ પથ્થર વગેરેમાં કોતરી ખોદેલ કે ઉપસાવેલ અક્ષર-લેખન, 'એપિગ્રાફી' (ર. વ.)

**ઉન્નેય** વિ. [સં. उद् + नेय, સંધિથી] અનુમાન કરવા જેવું

**ઉન્મજ્જન** ન. [સં. उद् + मज्जन, સંધિથી] તરી ઉપર આવવું એ, તરી બહાર નીકળી આવવું એ

**ઉન્મત્ત** વિ. [સં. उद् + मत्त, સંધિથી] મદને લીધે છકેલું. (૨) ગાંડું. (૩) મદાંધ, અહંકારી, મદમસ્ત. (૪) ઉદ્ધત, તોફાની

**ઉન્મત્ત-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉન્મત્ત હોવાપણું

**ઉન્મત્ત-પ્રલાપ** પું. [સં.] ગાંડપણને લઈ કરવામાં આવતો બડબડાટ, પાગલનો બકવાટ [કરનાર

**ઉન્મત્ત-વેશ(-ષ)** વિ. [સં.] ગાંડા જેવો પોશાક ધારણ

**ઉન્મન** વિ. [સં. उद् + मनस् = उन्मनस् નું પું., એ. વ. उन्मनाः અને ન., એ. વ. उन्मनः], **ઉન્મનસ્ક** વિ. [સં.], **ઉન્મનિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **ઉન્મનું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] જેનું મન ઊંચું થયું છે તેવું, દિલગીર, શોકાતુર

**ઉન્માદ** પું. [સં. उद् + माद, સંધિથી] ઉન્મત્તપણું, ગાંડપણ, ઘેલછા. (૨) તોર, મદ. (૩) તોફાન. (૪) સંનિપાતનો એક પ્રકાર. (૫) એક વ્યભિચારી ભાવ. (કાવ્ય.)

**ઉન્માદક** વિ. [સં. उद् + मादक, સંધિથી], **-કારી** વિ. [સં., પું.] ઉન્માદ કરનારું

**ઉન્માદ-ગ્રસ્ત** વિ. [સં.] ગાંડપણથી ઘેરાયેલું

**ઉન્માદ-ચિકિત્સા** સ્ત્રી. [સં.] ગાંડપણ મટાડવાના ઉપચાર

**ઉન્માદ-દશા** સ્ત્રી. [સં.] ગાંડપણની હાલત

**ઉન્માદન** ન. [સં. उद् + मादन, સંધિથી] કામાસક્ત સ્ત્રી-પુરુષોને ઉન્મત્ત દશામાં નાખી દેનારું મનાતું કામદેવના પાંચ બાણોમાંનું એક

**ઉન્માદ-રોગ** પું. [સં.] ગાંડપણનો રોગ, ચિત્ત-ભ્રમ

**ઉન્માદ-વશ** વિ. [સં.] ગાંડું થયેલું. (૨) ક્રિ.વિ. ઉન્માદથી

**ઉન્માદ-વાયુ** પું. [સં.] ગાંડપણ ઉપજાવનારો શરીરમાંનો વાયુ

**ઉન્માદારોગ્ય-ભવન** ન. [+ સં. आरोग्य + સં.] ગાંડાં માણસોને રાખી સારવાર અને સંભાળ આપવામાં આવે છે તેવી 'હૉસ્પિતાલ', 'લ્યુનૅટિક એસાઇલમ' (ગો. મા.)

**ઉન્માદિયું** વિ. [સં. उन्माद + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **ઉન્માદી** વિ. [સં., પું.] મત્ત, ગાંડું

**ઉન્માર્ગ** પું. [સં. उद् + मार्ग, સંધિથી] ઊલટો માર્ગ, ખરાબ રસ્તો. (૩) અનીતિનો રસ્તો

**ઉન્માર્ગ-ગમન** ન. [સં.] ઉન્માર્ગ તરફ જવાનું

**ઉન્માર્ગ-ગામી, ઉન્માર્ગ-વર્તી, ઉન્માર્ગી** વિ. [સં., પું.] ઉન્માર્ગે ચાલનારું (૨) (લા.) કુછંદી, વિષયાસક્ત. (૩) ચોર, લબાડ, ડાકુ

**ઉન્મિતિ** સ્ત્રી. [સં. उद् + मिति, સંધિથી] સમીકરણોમાંથી થોડાં અવ્યક્તવાળાં સમીકરણ બનાવવાં એ, 'એલિમિનેશન' (ગ.) [બનાવેલું સમીકરણ, 'એલિમિનન્ટ'

**ઉન્મિતિ-ફલ(-ળ)** ન. [સં.] ઉન્મિતિ કરીને અવ્યક્ત વગરનું

**ઉન્મીલન** ન. [સં. उद् + मीलन, સંધિથી] ઉઘાડું કરવાની ક્રિયા. (૨) જાગ્રત થવાની ક્રિયા. (૩) ખીલવું-વિકસવું એ. (૪) મુક્ત થવું (ગ્રહણનું) એ

**ઉન્મીલિત** વિ. [સં. उद् + मीलित, સંધિથી] ઉઘાડું થયેલું. (૨) ખીલેલું. (૩) પું. અંતર્ભાવાલંકાર. (કાવ્ય.)

**ઉન્મુક્ત** વિ. [સં. उद् + मुक्त, સંધિથી] તદ્દન મુક્ત, સાવ છૂટું. (૨) (લા.) સ્વચ્છંદી, સ્વેચ્છાચારી

**ઉન્મુખ** વિ. [સં. उद् + मुख, સંધિથી], -ખું વિ. [+ ગુ.

'ઉં' ત.પ્ર.] -ના તરફ મોઢું રાખી રહેલું, ઉત્કંઠાથી જોતું, આતુર, રાહ જોતું. (૨) તત્પર, તૈયાર. (૩) નારાજ, આડું જોતું

**ઉન્મૂલ** વિ. [સં. उद् + मूल, સંધિથી] જડથી ઊખડી પડેલું

**ઉન્મૂલન** વિ. [સં. उद् + मूलन, સંધિથી] સમૂળ નાશ, બરબાદી, સર્વનાશ, જડમૂળમાંથી ઉખેડી નાખવું એ, નિકંદન

**ઉન્મૂલનીય** વિ. [સં. उद् + मूलनीय, સંધિથી] જડમૂળમાંથી ઉખેડી નાખવા-નાશ કરવા-કરાવા પાત્ર

**ઉન્મૂલિત** વિ. [સં. उद् + मूलित, સંધિથી] જડમૂળમાંથી ઉખેડી નાખેલું. (૨) સંપૂર્ણ રીતે નાશ કરી નાખવામાં આવેલું

**ઉન્મેષ,** પું., -ષણ ન. [સં. उद् + मेष, -षण, સંધિથી] આંખનો ઉઘાડ. (૨) પલકારો, આંખની ઉઘાડવાસ. (૩) સ્ફુરણ. (૪) વિકાસ, ખિલવટ, (૫) પ્રસારણ, ફેલાવો

**ઉન્મેષ-પદ્ધતિ** સ્ત્રી. [સં.] કેંદ્રાનુસારી પદ્ધતિ, 'કૉન્સેન્ટ્રિક મેથડ-પ્લૅન' (દ. બા.)

**ઉપ-** ઉપ. [સં.] પાસે નજીક ગૌણ આરંભ ઉપર અધિક વગેરે અર્થ બતાવતો ઉપસર્ગ. (ગુજરાતીમાં મુખ્યત્વે સં. શબ્દોમાં, ક્વચિત્ નવા ઊભા કરેલા ગુ. શબ્દોમાં પણ; જેમકે ઉપ-આનો વગેરે-'આનાનો સોળમો ભાગ')

**ઉપ-કક્ષ** વિ. [સં.] ખભા સુધી પહોંચતું [પેટા-વાત

**ઉપ-કથની** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'કથની.'] ચાલુ વાતમાંની

**ઉપ-કથા** સ્ત્રી. [સં.] આડ-કથા, ગૌણ કથા

**ઉપ-કન્યા** સ્ત્રી. [સં.] દીકરીની બહેનપણી, (૨) પાલિત દીકરી ['એપેરેટસ' (પો.ગો.)

**ઉપ-કરણ** ન. [સં.] સાધન-સામગ્રી. (૨) ઓજાર,

**ઉપકરણી** વિ. [સં., પું.] સહાયક, મદદ-ગાર

**ઉપ-કલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] કલાના અંગમાં સમાઈ જતી ગૌણ કલા

**ઉપ-કવિ** પું. [સં.] શિખાઉ કવિ [પાસે

**ઉપ-કંઠ (-કણ્ઠ)** ક્રિ. વિ. [સં.] કાંઠા નજીક. (૨) નજીક,

**ઉપકંઠ-પ્રદેશ (-કણ્ઠ)** પું. [સં.] કાંઠાની નજીકનો પ્રદેશ

**ઉપકંઠી (-કણ્ઠી)** ન. [નવો ઊભો થયેલો શબ્દ] ખોટું ત્રાજવું

**ઉપ-કંથ (-કન્થ)** પું. [+ જુઓ કંથ'.] ઉપ-પતિ, આશક, યાર

**ઉપ-કાર** પું. [સં.] આભાર, અહેસાન, પાડ, સપાડું. (૨) કૃપા, મહેરબાની. (૩) બદલાની આશા વિનાની ભલાઈ. (૪) સહકારી સાધન. (તર્ક.) [કરનારું

**ઉપકારક, -કર** વિ. [સં.], **-કર્તા** વિ. [સં., પું.] ઉપકાર

**ઉપ-કારણ** ન. [સં.] ગૌણ કારણ [કૃતજ્ઞ-તા

**ઉપકાર-ભાન** ન. [સં.] બીજાએ કરેલા ઉપકારનો ખ્યાલ,

**ઉપકાર-વશ** વિ. [સં.] આભાર નીચે દબાયેલું, આભારી

**ઉપકારવશ-તા** સ્ત્રી. [સં.] આભારી હોવાપણું

**ઉપકારાર્થ, -ર્થે** ક્રિ.વિ. [સં. + ગુ. 'એ' સા.વિ., પ્ર.] ઉપકાર કરવા માટે, ભલું કરવા માટે

**ઉપકારિણી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ઉપકાર કરનારી (સ્ત્રી)

**ઉપકારિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉપકારી હોવાપણું

**ઉપકારી** વિ. [સં., પું.] ઉપકાર કરનારું. (૨) જેના ઉપર ઉપકાર કરવામાં આવ્યું હોય તેવું, આભારી, કૃતજ્ઞ. (૩) સાધનરૂપ, હથિયારરૂપ

**ઉપ-કાર્ય** વિ. [સં.] ઉપકાર કરવા-કરાવા જેવું

**ઉપ-કુલપતિ** પું. [સં.] ગુરુકુલ-વિદ્યાપીઠ-વિશ્વવિદ્યાલય તેમજ સ્વતંત્ર રાષ્ટ્રોમાં વરિષ્ઠ અધિકારીની તરતની નીચેના અધિકારી, 'વાઇસ-ચાન્સેલર' (નવી પરિભાષા પ્રમાણે 'કુલપતિ'-'ચાન્સેલર' માટે 'કુલાધિપતિ' અને 'ઉપકુલપતિ'-ને માટે 'કુલપતિ' શબ્દો પ્રચારમાં આવ્યા છે.)

**ઉપ-કૃત** વિ. [સં.] જેના ઉપર ઉપકાર કરવામાં આવ્યો છે તે, આભારી, ઓશીંગણ, અહેસાન-મંદ

**ઉપ-કૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] ઉપકાર, આભાર, પાડ

**ઉપ-કેશ** પું., બ.વ. [સં.] બનાવટી વાળ

**ઉપ-કેંદ્ર (કેન્દ્ર)** ન. [સં.] ગૌણ કેંદ્ર, સહાયક કેંદ્ર, 'સેકન્ડરી સેન્ટર' ['એડ્જેસન્ટ ઍંગલ'. (ગ.)

**ઉપ-કોણ** પું. [સં.] ખૂણાની પાસેનો ખૂણો, આશ્રિત ખૂણો,

**ઉપ-કોશ(-ષ)** પું. [સં.] કળીનું બહારનું ઢાંકણ. (૨) ફૂલની આસપાસ અનિયમિત રીતે ઊગેલાં પાંદડાંનો જથ્થો. (૩) લઘુ શબ્દકોશ, 'પૉકેટ ડિક્શનેરી'

**ઉપ-કોષ્ઠક** ન. [સં., પું.] મુખ્ય કોષ્ઠકને સહાયક નાનો કોઠો, પેટા-કોઠો

**ઉપ-ક્રમ** પું. [સં.] આરંભ, શરૂઆત. (૨) અભ્યય, 'ઍાસિપ-સિસ.' (૩) તાત્પર્યનો નિર્ણય એટલે ખરો આશય નક્કી કરનારાં સાત સાધનોમાંનું પહેલું સાધન. (તર્ક.)

**ઉપ-ક્રમણિકા** સ્ત્રી. [સં.] નાની પ્રસ્તાવના

**ઉપ-ક્રમણીય** વિ. [સં.] ઉપક્રમ કરવા જેવું, કહેવા યોગ્ય

**ઉપક્રમોપસંહાર (-સંહાર)** પું., બ.વ. [+ સં. उप-संहार] વિષયનો આરંભ કરી એનો નિર્ણયાત્મક અંત. (વેદાંત.)

**ઉપ-ક્રિયાપદ** ન. [સં.] સહાયક ક્રિયાપદ, ગૌણ ક્રિયારૂપ

**ઉપ-ક્રોશ** પું. [સં.] નિંદા. (૨) ઠપકો. (૩) તિરસ્કાર

**ઉપ-ક્ષય** પું. [સં] ઘટાડો, ક્ષીણતા

**ઉપ-ક્ષિપ્ત** વિ. [સં.] સૂચવેલું. (૨) આરંભેલું, શરૂ કરેલું

**ઉપ-ક્ષેપ** પું. [સં.] સૂચન. (૨) આરંભ, શરૂઆત. (૩) થાપણ. (૪) તિરસ્કાર. (૫) ધમકી

**ઉપ-ખંડ (-ખણ્ડ)** પું. [સં.] પૃથ્વી ઉપરના ખંડોમાંનો પ્રત્યેક ખંડનો નાનો ખંડ, પેટા-ખંડ (જેમકે એશિયામાં ભારત વગેરે) [સ્વીકારેલું

**ઉપ-ગત** વિ. [સં.] નજીક જઈ રહેલું. (૨) મેળવેલું. (૩)

**ઉપ-ગતિ,** સ્ત્રી., **-મન** ન. [સં.] નજીક જવાપણું. (૨) અંગીકાર. (૩) જ્ઞાન, સમજ [જેવું. (૩) સમજવા જેવું

**ઉપ-ગમ્ય** વિ. [સં.] નજીકમાં જવા જેવું. (૨) સ્વીકારવા

**ઉપ-ગા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] આપેલા વાંકની પાસે ને પાસે જતી હોવા છતાં અમુક નક્કી કરેલા અંતર સુધીમાં વાંકને પહોંચે નહિ તેવી લીટી, 'ઍસિમ્ટોટ'. (ગ.)

**ઉપ-ગ્રામ** ન. [+ જુઓ 'ગામ'.] ગામની નજીકમાં વસેલું પરું, ઉપ-ગ્રામ, 'સબર્બ'

**ઉપ-ગામી** વિ. [સં., પું.] નજીક જનારું

**ઉપ-ગિરિ** પું. [સં.] મોટા પહાડ પાસેનો નાનો ડુંગર

**ઉપ-ગીતિ** સ્ત્રી. [સં.] આર્યા છંદનો ઉત્તરાર્ધ-એ માપનાં

એ અર્થવાળો માત્રામેળ છંદ. (પિં.)

ઉપ-ગુણ પું. [સં.] પેટા-લક્ષણ, ગૌણ લક્ષણ. (૨) કોઈ રાશિનો સંખ્યાત્મક કે વર્ણાત્મક અવયવ, ગુણક, 'કો-એફિશન્ટ.' (ગ.) [ઉપ-શિક્ષક

ઉપ-ગુરુ પું. [સં.] મોટા શિક્ષાગુરુની સહાયમાં રહેલ ગુરુ,

ઉપ-ગૂહન ન. [સં.] આલિંગન, ભેટવાની ક્રિયા

ઉપ-ગૃહ ન. [સં.] મુખ્ય મકાનની નજીકમાં બાંધેલું મકાન, 'આઉટ-હાઉસ'

ઉપ-ગ્રહ પું. [સં.] મોટા ગ્રહની આસપાસ ફરતો એનો તે તે ગૌણ ગ્રહ. (૨) ગૌણ કોટિનો અન્ય તે તે આકાશીય ગ્રહ (ધૂમકેતુ જેવો) [છેડે જોડેલું લખાણ

ઉપ-ગ્રંથ (-ગ્રન્થ) પું. [સં.] પુરવણી, પરિશિષ્ટ, વધારાનું

ઉપ-ગ્રામ ન. [સં. ग्राम પું] જુઓ 'ઉપ-ગામ'.

ઉપ-ઘાત પું. [સં.] ઈજા, શારીરિક ઘવાવાપણું. (૨) અથડામણ. (૩) નાશ [નાનું ચક્ર

ઉપ-ચક્ર ન. [સં.] મુખ્ય ચક્રની આસપાસ ફરતું તે તે

ઉપ-ચક્ષુ ન. [+ સં. चक्षुस्] ઉપનેત્ર, ચશ્મું

ઉપ-ચય પું. [સં.] જથ્થો, ઢગલો. (૨) સંચય, એકઠા કરવાપણું. (૩) લાભ. (૪) વૃદ્ધિ, ઉમેરો. (૫) લગ્ન-કુંડળીમાંનું ૩ ૬ ૧૦ અને ૧૧ એ ચારમાંનું તે તે સ્થાન. (જ્યો.) ['એસાઇન્ડ'

ઉપચય-કૃત વિ. [સં.] સોંપવામાં આવેલું, ઔપચયિક,

ઉપચય-ભાવ પું. [સં.] લગ્નકુંડળીમાંના ૩ ૬ ૧૦ ૧૧ એમાંના તે તે સ્થાનનો ભાવ કે ફળ. (જ્યો.)

ઉપચય-શક્તિ સ્ત્રી. [સં.] વધારાનું બળ,'કન્સ્ટ્રક્શન' (મ.ન.)

ઉપચય-સ્થાન ન. [સં.] જુઓ 'ઉપચય(૫).'

ઉપચયાપચય પું. [+ સં. अपचय] વૃદ્ધિ અને ઘટ, વધારો-ઘટાડો. (૨) ચડતી-પડતી

ઉપ-ચરણ ન. [સં.] નજીક જઈ રહેવું એ. (૨) સેવા

ઉપ-ચરિત વિ. [સં.] સેવેલું, પૂજેલું. (૨) લક્ષણાથી જાણેલું (કાવ્ય)

ઉપ-ચર્યા સ્ત્રી. [સં.] નજીક રહી કરવામાં આવતી સેવા, પરિચર્યા ['કન્સ્ટ્રક્ટિવ' (મ.ન.)

ઉપ-ચાયક વિ. [સં.] ઉપચય કરનારું. (૨) સર્જનાત્મક,

ઉપ-ચાયી વિ. [સં., પું.] ઉન્નતિ પામતું

ઉપ-ચાર પું. [સં.] વિધિસરનું આચરણ, 'ફૉર્મેલિટી'. (૨) માન આપવું-સત્કારવું એ. (૩) બહારનો વિનય. (૪) દર્દીની દવા વગેરે હરેક પ્રકારની સારવાર, 'થેરાપી.' (૫) શરીરે ચંદન વગેરે ચોપડવાની ક્રિયા. (૬) લક્ષણા દ્વારા થતો અર્થબોધ. (કાવ્ય.)

ઉપ-ચારક વિ. [સં.] ઉપચાર કરનારું, ચિકિત્સક, 'થેરા-પિસ્ટ'. (૨) સેવા કરનારું. (૩) પું. સેવક, પરિચારક, નોકર

ઉપચાર-શાસ્ત્ર ન. [સં.] દર્દીની દવા વગેરેથી કરવાની સાર-સંભાળ કેવી રીતે લેવી એનું શાસ્ત્ર, 'થેરાપ્યુટિક્સ'

ઉપ-ચારિકા સ્ત્રી. [સં.] સેવિકા, પરિચારિકા

ઉપ-ચારી વિ. [સં., પું.] ઉપચાર કરનારું

ઉપ-ચાર્ય વિ. [સં.] ઉપચાર કરવા-કરાવા યોગ્ય, જેનો ઉપચાર કરવો યોગ્ય છે તેવું

ઉપ-ચિત વિ. [સં.] એકઠું કરેલું, ભેગું કરેલું. (૨) શક્તિમાં વધેલું [-ન્ડરી ઇમેઇજ' (મ.ન.)

ઉપ-ચિત્ર ન. [સં.] મૂળ ચિત્ર ઉપરથી લીધેલું ચિત્ર, 'સેક-

ઉપ-ચીયમાન વિ. [સં.] એકઠું કરવામાં આવતું, જમા કરાતું ['પેનંબ્રા'. (જ્યો.)

ઉપ-ચ્છાયા સ્ત્રી. [સં.] ઓળાનો ઓળો, ઝાંખો ઓળો,

ઉપ-જઠર ન. [સં., પું., ન.] પેડુ ઉપરનો અને ખાસ કરીને પેટ ઉપરનો ભાગ, 'એપિગેસ્ટ્રિઅમ'

ઉપજઠરીય વિ. [સં.] પેટના નીચેના ભાગને લગતું, અધિ-જઠરિતક, 'હિપોગેસ્ટ્રિક'

ઉપજણ ન. [જુઓ 'ઊપજવું + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] ઊપજવું એ. (૨) ચલણ, કામ કરવાનો મુખ્ય અધિકાર

ઉપજત વિ. [જુઓ 'ઊપજવું + 'તું' વર્ત. કૃ. નું અવિકારી રૂપ.] ઊપજતું. (૨) સ્વયંભૂ, સહજ, 'સ્પોન્ટેનિયસ' (પો.ગો.). (૩) (-ત્ય) સ્ત્રી. ચલણ, ઉપજણ

ઉપ-જન ન [સં., પું.] ઘરમાંનાં મુખ્ય માણસો સિવાયનું સહાયક અને ગૌણ તે તે માણસ

ઉપ-જનિત વિ. [સં.] પેદા કરેલું. (૨) જમીનની અંદરના ભાગમાં બનેલું, 'હિપોજીન'

ઉપજાઉ વિ. [જુઓ 'ઊપજવું'+ ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] ઊપજ કરનારું, ઉત્પાદક. (૨) રસાળ

ઉપ-જાત[1] વિ. [સં.] પેદા થયેલું

ઉપ-જાત[2] (-ત્ય) સ્ત્રી. [+ સં. जाति] પેટા-જાત

ઉપ-જાતિ સ્ત્રી. [સં.] પેટા-જાતિ, ગૌણ જાતિ, 'સ્પેસિસ' (મ.ર.). (૨) ત્રિષ્ટુભ પ્રકારના ઉપેંદ્રવજ્રા તથા જગતી-જાતિના વંશસ્થ અને ઇન્દ્રવંશા એ જોડકાંનાં ચરણોના સંમિશ્રણથી થતી તે તે છંદોરચના. (પિં.). (૩) ભિન્ન ભિન્ન પ્રકારનાં વૃત્તો અને છંદોનાં ચરણોના મિશ્રણથી થતી છંદોરચના. (પિં.)

ઉપજાવવું જુઓ 'ઊપજવું'માં. [પડજીભ, 'યુવુલા'

ઉપ-જિહ્વા સ્ત્રી. [સં.] જીભના મૂળ પાસેની નાની જીભ,

ઉપ-જીવ પું. [સં.] નાનાં નાનાં જીવજંતુ

ઉપ-જીવક વિ. [સં.] અન્યને આધારે જીવનારું, સેવા-પરિચર્યા કરી જીવનારું, નોકર-ચાકર

ઉપ-જીવિકા સ્ત્રી. [સં.] કોઈને આધારે ચાલતો જીવન-નિર્વાહ

ઉપ-જીવી વિ. [સં., પું.] જુઓ 'ઉપ-જીવક'.

ઉપ-જીવ્ય વિ. [સં.] બીજાને આધારે જીવવા પાત્ર. (૨) ગૌણ. (૩) આશ્રિત

ઉપ-જ્ઞા સ્ત્રી. [સં.] સ્વયંપ્રેરણાથી થતું જ્ઞાન, સ્વયંભૂ જ્ઞાન

ઉપટણ, -ણું ન. [જુઓ 'ઊપટવું' + ગુ. 'અણ'-'અણું' કૃ. પ્ર.] નાહવા પહેલાં શરીરે તેલ વગેરે ચોળવાની ક્રિયા. (૨) શરીરે ચોળવાનો પદાર્થ

ઉપટામણી સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊપટવું' + ગુ.'આમણી' કૃ. પ્ર.] દસ્તાવેજ. (૨) લગ્ન-ખત. (૩) સુરત બાજુ વેવાઈની આગળ વાંચવામાં આવતી કન્યાનાં સગાંની યાદી (નાગરી રિવાજ) [માં નાખવું

ઉપટાવવું જુઓ 'ઊપટવું'માં. (૨) દિલગીર કરવું, અફસોસ-

**ઉપટાળવું** સ.ક્રિ. તારવવું, ભૂકો નીચે રાખી બીજો ભાગ ઉપર લાવવો [પ્રકારનો આધાર

**ઉપ-ટેકો** પું. [ + જુઓ 'ટેકો'.] વધારાનો ટેકો, ગૌણ

**ઉપડાઈ,** સ્ત્રી., -મણ ન. [જુઓ 'ઊપડવું' + ગુ. 'આઈ'–'આમણ' કૃ.પ્ર.] ઉપડાવવાનું કામ. (૨) ઉપડાવવાની મજૂરી, ઉપાડવાનું મહેનતાણું

**ઉપડામણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊપડવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ.પ્ર.] ઉપડાવવાનું મહેનતાણું, ઉપડાઈ, ઉપડામણ

**ઉપડાવવું** જુઓ 'ઊપડવું-ઉપાડવું'માં.

**ઉપડિયા** પું., બ.વ. દોણામાં દહીં-દૂધનો ઠામની અંદરની દીવાલને ચોંટેલો ભાગ, ઉખડિયા, ખરેંટા

**ઉપણાવવું** ન. જુઓ 'ઊપણવું'માં.

**ઉપણિયું** ન. [જુઓ 'ઊપણવું + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] ઊપણવાનું–વાવલવાનું સાધન—ટોપલો કે સૂંડલો

**ઉપ-તટ** ક્રિ.વિ. [સં.] કાંઠાની નજીક. (૨) ન. નદીમાં ચડવા ઊતરવાના મોટા આરાની નજીકનો નાનો કેડી જેવો આરો [પામેલું

**ઉપ-તપ્ત** વિ. [સં.] સારી રીતે તપી ઊઠેલું. (૨) સંતાપ

**ઉપ-તપ્યમાન** વિ. [સં.] તપ્યા કરતું, દુઃખી થયા કરતું

**ઉપ-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [સં.] પેટા-કાર્યાલય, પેટા-કચેરી

**ઉપ-તંત્રી** (-તન્ત્રી) પું. [સં.] મુખ્ય તંત્રી–સામયિકના સંપાદકનો સહાયક સંપાદક, 'સબ-એડિટર'

**ઉપ-તાપ** પું. [સં.] સંતાપ, ઉતાપો

**ઉપ-તારક** પું., **ઉપ-તારા** સ્ત્રી. [સં.] આંખની કીકી પાછળનો એનાથી જરા દૂર આવેલો વચલા પડદાનો ભાગ

**ઉપ-તીર** ક્રિ.વિ. [સં.] કાંઠાની નજીક

**ઉપત્યકા** સ્ત્રી. [સં.] પર્વત કે ડુંગર આસપાસની નીચેની ઢોળાવવાળી જગ્યા, તળેટી

**ઉપ-ત્વચા** સ્ત્રી. [સં.] ચામડીનું ઉપર આવેલું પડ

**ઉપ-દર્શન** ન. [સં.] ભારતીય તત્ત્વજ્ઞાનની પ્રાચીન પ્રણાલીના છ દર્શન-ગ્રંથો ઉપરાંતની બીજી ગૌણ પ્રણાલીઓમાંની પ્રત્યેક (શૈવ શાક્ત ચાર્વાક બૌદ્ધ અને જૈન વગેરે)

**ઉપ-દલ** ન. [સં.] ફૂલની પાંખડી

**ઉપ-દંશ** (-દંશ) પું. [સં.] પેશાબમાં બળતરા થવાનો રોગ, ઊન-વા. (૨) પુરુષની જનનેંદ્રિયનો ચાંદીનો રોગ, ફિરંગ રોગ

**ઉપદંશી** (-દંશી) વિ., પું. [સં.] ઉપદંશના રોગવાળું

**ઉપદંશીય** (-દંશીય) વિ. [સં.] ઉપદંશના રોગને લગતું

**ઉપ-દાન** ન. [સં.] નોકરીમાંથી નિવૃત્તિ લેતી વખતે આપવામાં આવતી હક્ક ઉપરાંતની બક્ષિસની રકમ, 'ગ્રૅચ્યુઇટી'

**ઉપ-દિશા** સ્ત્રી. [સં.] તે તે બબ્બે દિશાઓ વચ્ચેનો તે તે ખૂણો–ઈશાન અગ્નિ નૈર્ઋત્ય અને વાયવ્ય

**ઉપ-દિશ્યમાન** વિ. [સં.] ઉપદેશ કરવામાં આવતું. (૨) સમઝાવાતું

**ઉપ-દિષ્ટ** વિ. [સં.] ઉપદેશેલું. (૨) સમઝાવેલું

**ઉપ-દેવ** પું. [સં.], **-વતા** સ્ત્રી., પું., [સં., સ્ત્રી.] ગૌણ કોટિની દેવ-કોટિનો તે તે દેવ (જેવા કે યક્ષ વિદ્યાધર ગંધર્વ કિંનર વગેરે)

**ઉપ-દેવી** સ્ત્રી. [સં.] ગૌણ કોટિની તે તે દેવી (યક્ષી વિદ્યાધરી ગંધર્વી કિંનરી વગેરે)

**ઉપ-દેશ** પું. [સં.] બોધ, સલાહ, શિખામણ. (૨) ગુરુમંત્રનું પ્રદાન [આપનારું

**ઉપ-દેશક** વિ. [સં.], **-કર્તા,** -દાતા વિ. [સં., પું.] ઉપદેશ

**ઉપદેશ-દાન** ન. [સં.] ઉપદેશ દેવાપણું [બોધનાં વેણ

**ઉપદેશ-વચન,** ન., **ઉપદેશ-વાણી** સ્ત્રી. [સં.] શિખામણ,

**ઉપદેશ-વિષયક** વિ. [સં.] ઉપદેશને લગતું

**ઉપદેશવું** સ.ક્રિ. [સં. उपदेश, ના. ધા., તત્સમ] ઉપદેશ આપવો. **ઉપદેશાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉપદેશાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉપદેશાત્મક** વિ. [ + સં. आत्मन् + क] ઉપદેશથી ભરેલું

**ઉપદેશાનુસાર** ક્રિ.વિ. [ + સં. अनु-सार] ઉપદેશને અનુસરીને

**ઉપદેશામૃત** ન. [ + સં. अमृत] ઉપદેશરૂપી અમૃત, અમૃત જેવો હિતકારી ઉપદેશ

**ઉપદેશાવવું, ઉપદેશાવું** જુઓ 'ઉપદેશવું'માં.

**ઉપદેશિકા** સ્ત્રી. [સં.] ઉપદેશ આપનારી સ્ત્રી. (૨) ઉપદેશ આપનારી પુસ્તિકા

**ઉપ-દેશ્ય** વિ. [સં.] ઉપદેશ દેવા–દેવાવા જેવું

**ઉપ-દેષ્ટા** વિ. [સં., પું.] ઉપદેશક

**ઉપ-દ્રવ** પું. [સં.] કનડગત, પજવણી, રંજાડ, હાલાકી. (૨) ઉપાધિ, જંજાળ. (૩) આફત, આપત્તિ, ઉત્પાત. (૪) સંકટ, દુઃખ. (૫) ત્રાસ, જુલમ. (૬) દુખાવો, દર્દ. (૭) બગાડ, નુકસાન. (૮) દંગો, બંડ, ફિસાદ, તોફાન

**ઉપદ્રવ-કર** વિ. [સં.], **-ર્તા** વિ. [સં., પું.], **ઉપદ્રવ-કારક** વિ. [સં.], **ઉપદ્રવી** વિ. [સં., પું.] ઉપદ્રવ કરનારું

**ઉપ-દ્રષ્ટા** વિ. [સં., પું.] નજીક રહીને જોનાર. (૨) સાક્ષી. (૩) નિરીક્ષક, તપાસ રાખનાર

**ઉપ-દ્વાર** ન. [સં.] મુખ્ય દરવાજા સિવાયનું તે તે પ્રવેશ-દ્વાર, મકાનની પાછળ કે બાજુએ યા આગળના ભાગમાં આવેલું તે તે નાનું ગૌણ બાર [તે નાનો બેટ કે ટાપુ

**ઉપ-દ્વીપ** પું. [સં.] મોટા બેટ કે બેટો પાસે આવેલો તે

**ઉપ-ધર્મ** પું. [સં.] મુખ્ય ધર્મ-સંપ્રદાયો ઉપરાંતનો તે તે ગૌણ કોટિનો ધર્મ-સંપ્રદાય. (૨) ઉપ-લક્ષણ

**ઉપ-ધંધો** (-ધન્ધો) પું. [સં.] ગૌણ ધંધો, 'સાઇડ બિઝનેસ'

**ઉપ-ધા** સ્ત્રી. [સં.] શબ્દ કે પદને અંતે આવેલા સ્વર કે વ્યંજનની પહેલાંના સ્વર કે વ્યંજનનું સ્થાન. (વ્યા.)

**ઉપ-ધાતુ** સ્ત્રી. [સં.] ધાતુ જેવી ચીજ, 'મૅટ્રિક મેટલ'. (૨) મિશ્રિત ધાતુ

**ઉપ-ધાન**[1] ન. [સં.] આધાર, ટેકો. (૨) ઓશીકું. (૩) ધર્મશાસ્ત્ર ભણવાની લાયકાત મેળવવા કરવામાં આવતું તપ. (જૈન.)

**ઉપ-ધાન**[2] ન. [સં. उप-धान्य] જુઓ 'ઉપધાન્ય.'

**ઉપધાનીય** ન. [સં.] ઓશીકું

**ઉપ-ધાન્ય** ન. [સં.] ગૌણ કોટિનું તે તે કાંગ બંટી સાંબો રાજગરો વગેરે, ખડધાન–ખડધાન્ય

**ઉપ-ધારણા** સ્ત્રી. [સં.] મનને એક બાબતમાં પરોવવાની એક જાતની ક્રિયા. (યોગ.)

**ઉપ-ધિ** સ્ત્રી. [સં.] પૈડામાં નાભિ અને ખટા—નાભિ અને

ઉપરના ફરતા પાટા વચ્ચેનો ભાગ (આરાના રૂપમાં હોય છે તે)

**ઉપ-ધ્માનીય** વિ., પું. [સં.] ઉચ્ચારણમાં 'પ' અને 'ફ' પૂર્વે ઉચ્ચરિત થતો વિસર્ગ. (વ્યા.) [ગૌણ અવાજ

**ઉપ-ધ્વનિ** પું. [સં.] મુખ્ય અવાજની બાજુમાં સંભળાતો

**ઉપ-નક્ષત્ર** ન. [સં.] આકાશમાંનાં અશ્વિની વગેરે સત્તાવીસ નક્ષત્રો ઉપરાંતનાં ગણાયેલાં ૭૨૯ નક્ષત્રોમાંનું એ પ્રત્યેક ગૌણ નક્ષત્ર

**ઉપ-નખ** પું. [સં.] નખની નીચેનું કાચું પડ, નહિયું

**ઉપ-નગર** ન. [સં.] નગરની પાસે વસેલું તે તે પરું, 'સબર્બ'

**ઉપ-નદી** સ્ત્રી. [સં.] વોકળો, શાખા-નદી

**ઉપ-નય** પું. [સં.] ઉપનયન-સંસ્કાર, દ્વિજ બાળકને જનોઈ દેવાનો વિધિ. (૨) અનુમાનમાંના પાંચ અવયવવાળા વાકયમાંનો ચોથો અવયવ. (તર્ક.)

**ઉપ-નયન** ન. [સં.] ગુરુ પાસે જઈ શિક્ષણ લેવાનો પહેલો વિધિ, જનોઈ-સંસ્કાર. (૨) વિષયનો આવિષ્કાર, 'એપ્લિ-કેશન' (મ. સૂ.)

**ઉપનયન-વિધિ, ઉપનયન-સંસ્કાર** (-સંસ્કાર) પું. [સં.] જનોઈ આપવાનો દ્વિજોને માટેનો માંગલિક સંસ્કાર-વિધિ

**ઉપ-નહેર** (-ન:ર) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'નહેર'.] નહેરમાંથી કાઢેલી નાની નાની તે તે શાખા, 'ટ્રિબ્યુટરી'

**ઉપ-નળી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'નળી.'] બે નળીઓના છેડા જેમાં દાખલ થતા હોય તેવી નળી

**ઉપ-નાગર** પું. [સં.] અપભ્રંશ ભાષાના ત્રણ મુખ્ય પ્રકારો-માંનો એક. (વ્યા.)

**ઉપ-નાગરિક** વિ., સ્ત્રી. [સં.] કાવ્યની ત્રણ રીતિઓમાંની વૈદર્ભી રીતિને મમ્મટે કાવ્યપ્રકાશમાં આપેલી સંજ્ઞા. (કાવ્ય.)

**ઉપ-નાટક** ન. [સં.] નાટકની અંદર ભજવાતું પેટા-નાટક, ગર્ભ-નાટક

**ઉપ-નામ** ન. [સં.] ચાલુ નામ ઉપરાંત વધારાનું હુલામણાનું કે પોતે પ્રચારમાં મૂકેલું ખાનગી યા જાહેર નામ, તખલ્લુસ, ધારણ કરેલું વધારાનું નામ

**ઉપ-નાયક** પું. [સં.] નાટ્ય-રચનામાંના મુખ્ય નાયકથી બીજી કક્ષાનો સહાયક નાયક. (નાટ્ય.)

**ઉપ-નાયિકા** સ્ત્રી. [સં.] નાટ્ય-રચનામાંની મુખ્ય નાયિકાથી બીજી કક્ષાની સહાયક નાયિકા. (નાટ્ય.)

**ઉપ-નિક્ષેપ, ઉપ-નિધિ** પું. [સં.] ન્યાસ, થાપણ

**ઉપ-નિપાત** પું. [સં.] આવી પડેલો અચાનક હલ્લો

**ઉપનિપાતી** વિ. [સં., પું.] અચાનક આવી હલ્લો કરનારું

**ઉપ-નિબંધન** (-નિબન્ધન) ન. [સં.] મેળવવાનું સાધન

**ઉપ-નિમંત્રણ** (-નિમન્ત્રણ) ન. [સં.] નોતરું

**ઉપ-નિયમ** પું. [સં.] પેટા-નિયમ [ક્રિયા

**ઉપ-નિયંત્રણ** (-નિયન્ત્રણ) ન. [સં.] જરૂરી કામમાં જોડવાની

**ઉપ-નિવિષ્ટ** વિ. [સં.] બીજે ઠેકાણેથી આવી વસેલું. (૨) ન. એવી રીતે આવી વસેલું (લશ્કર)

**ઉપ-નિવેશ** પું. [સં.] બહારથી આવીને કરવામાં આવતો વસવાટ, 'કૉલોનિ-ઝેશન' (દ. બા.). (૨) એવી વસાહત, 'કૉલોની'

**ઉપનિવેશિત** વિ. [સં.] બહારથી બોલાવી વસાવેલું

**ઉપનિષત્કાર** વિ. [સં. °निषद् + कार, સંધિથી] વૈદિક સાહિત્ય-ના અંતભાગનાં ઉપનિષદોમાંના તે તે ઉપનિષદનો કર્તા

**ઉપનિષત્કાલ(-ળ)** પું. [સં. उपनिषद् + काल, સંધિથી] વૈદિક સાહિત્યના અંતભાગમાં રચાયેલાં પ્રાચીન ઉપનિષદોનો રચના-સમય (ઈ. પૂ. બીજી સહસ્રાબ્દીનો યુગ)

**ઉપનિષત્કાલીન** વિ. [સં.] ઉપનિષત્કાલને લગતું, ઉપ-નિષત્કાલમાં થયેલું

**ઉપ-નિષદ** ન. [સં. उपनिषद् સ્ત્રી.] વૈદિક સાહિત્યના અંત-ભાગનું તત્ત્વજ્ઞાનની ચર્ચાથી સમૃદ્ધ સાહિત્ય રજૂ કરનારો તે તે ગ્રંથ, વેદાંત (સં. અર્થ—બ્રહ્મવિદ્યા મેળવવા ગુરુ પાસે જઈ બેસવાની ક્રિયા)

**ઉપનિષદ-કાર, ઉપનિષદ-કાલ(-ળ), ઉપ-નિષદકાલીન** [ત્રણેય ગુ. સમાસ] જુઓ આ ઉપરના સં. તત્સમ તે તે શબ્દ.

**ઉપ-નિહિત** વિ. [સં.] થાપણ તરીકે મૂકેલું, અનામત રાખેલું

**ઉપ-નીત** વિ. [સં.] જેને જનોઈનો સંસ્કાર થયો છે તેવું

**ઉપ-નૃત્ય** ન. [સં.] લોક-નૃત્ય, 'ફોક-ડાન્સ'

**ઉપ-નેતા** વિ., પું., [સં.] ઉપનયન-સંસ્કાર કરાવનાર ગુરુ. (૨) મુખ્ય નેતા કે અગ્રણીથી બીજી કક્ષાનો નેતા

**ઉપ-નેત્ર** ન. [સં.] ઉપ-ચક્ષુ, ચશ્મું

**ઉપ-ન્યસ્ત** વિ. [સં.] ઉલ્લિખિત કરવામાં આવેલું

**ઉપ-ન્યાયાધીશ** પું. [+ સં. न्याय + સં. अधीश] વધારાનો સહાયક ન્યાયાધીશ, મુનસફ, 'સબ-જજ'

**ઉપ-ન્યાયાસન** ન. [+ સં. + સં. आसन] વધારાની સહાયક ન્યાયાધીશી, ન્યાયની નીચલી કચેરી

**ઉપ-ન્યાસ** પું. [સં.] બદલા કે આડમાં મૂકેલી વસ્તુ, થાપણ. (૨) ઉલ્લેખ, નિર્દેશ, સંદર્ભ-કથન, 'રેપ્રે-ઝેન્ટેશન' (વિ. ર.). (૩) આધારભૂત વાકય, અનુમાનની કોટિ, વિધાન. (૪) ઉપ-સિદ્ધાંત, 'કૉરૅલરી' (મ.ર.). (૫) બુદ્ધિવિવેક, તર્કવ્યાપાર, વિવેકશક્તિ, 'જજમૅન્ટ' (હી. વ.) (૬) અર્થાપન્ન કલ્પના, સંભાવના, ઊહ, 'હાઇપૉથીસિસ' (બ. ક. ઠા.) (૭) નવલકથા (હિં. અર્થ)

**ઉપન્યાસ-કાર** વિ. [સં.] નવલકથાકાર (હિં. અર્થ)

**ઉપ-પતિ** પું. [સં.] પરણેલા પતિ સિવાયનો અવૈધિક પતિ, યાર. (૨) પારકી સ્ત્રીમાં મગ્ન રહેનાર નાયક. (કાવ્ય.)

**ઉપ-પત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] પુરાવો, પ્રમાણ. (૨) ઉપાય, ઇલાજ. (૩) સિદ્ધિ, યુક્તિ. (૪) સાબિતીમાં પ્રમાણો અને ઉદા-હરણો બતાવવાની પ્રક્રિયા, 'જસ્ટિફિકેશન'. (તર્ક.) (૫) પ્રકરણથી મળતા અર્થનો નિર્ણય કરી આપનારું વાકય. (વેદાંત.) [રખાત

**ઉપ-પત્ની** સ્ત્રી. [સં.] પરણેલી પત્ની સિવાયની અવૈધિક

**ઉપ-પત્ર** ન. [સં.] પાનના દીંટના મૂળ પાસેની પાનના ઘાટની નકામી પાંદડી, 'સ્ટિપ્યૂલ' [કંડિકા, 'લૉબ્યૂલ'

**ઉપ-પથ** પું. [સં.] અવયવનો ગોળાઈમાં ઊપસેલો ભાગ,

**ઉપ-પદ** ન. [સં.] પદવી, ઉપાધિ. (૨) સાર્થ વ્યાકરણી શબ્દની પૂર્વે વિશેષક શબ્દ. (વ્યા.)

**ઉપપદ-સમાસ** પું. [સં.] ઉત્તર પદ ક્રિયાવાચક એવો શબ્દ

હોય કે જે એકલો પ્રયોજાતો ન હોય અને પૂર્વ પદ કારક-સંબંધે જોડાયું હોય તેવો સમાસ. (વ્યા.)

**ઉપ-પન્ન** વિ. [સં.] મેળવેલું, પ્રાપ્ત કરેલું. (૨) દલીલથી ભરેલું, યુક્તિ-યુક્ત. (૩) શક્ય, સંભવિત. (૪) બંધ-બેસતું, યોગ્ય. (૫) શરણે આવેલું

**ઉપ-પરીક્ષણ**, ન., **ઉપ-પરીક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] ગૌણ તપાસ કે કસોટી, મુખ્ય કસોટી પહેલાંની પ્રાથમિક તપાસ

**ઉપ-પર્વ** ન. [સં.] મહાભારત જેવા ગ્રંથના મુખ્ય 'પર્વ'-સ્વરૂપના વિભાગોમાં આવતું પ્રત્યેક પેટા-પર્વ, ઉપાખ્યાન

**ઉપ-પંથ** (-પન્થ) પું. [+ જુઓ 'પંથ'.] પેટા-સંપ્રદાય, પેટા-પંથ, કોઈ પણ ધર્મસંપ્રદાયનો એક ફિરકો

**ઉપ-પાતક** ન. [સં.] મુખ્ય પાતકોમાં ન ગણાયેલાં પરસ્ત્રી-ગમન ગુરુસેવાત્યાગ આત્મવિક્રય ગોવધ જેવાં ગૌણ પાતકો --પાપોમાંનું તે તે પાપ, ગૌણ પાપ

**ઉપપાતકી** વિ. [સં., પું.] ઉપપાતક કરનારું

**ઉપ-પાત્ર** ન. [સં.] નાટય-રચનાઓમાં ઓછી ભૂમિકા ભજવવાની હોય તેવું તે તે પાત્ર. (નાટ્ય.)

**ઉપ-પાદક** વિ. [સં.] સમર્થન કરનારું. (૨) સંગત, યુક્ત

**ઉપ-પાદન** ન. [સં.] રજૂઆત, 'રેપ્રિ-ઝેન્ટેશન.' (૨) સમર્થન. (૩) સંગતિ, યોગ્યતા

**ઉપ-પાદનીય** વિ. [સં.] સમર્થન કરવા–કરાવા યોગ્ય. (૨) સિદ્ધ કરવા–કરાવા યોગ્ય. (૩) રજૂ કરવા–કરાવા જેવું

**ઉપ-પાદિત** વિ. [સં.] સમર્થિત કરેલું. (૨) સિદ્ધ કરેલું. (૩) રજૂ કરેલું

**ઉપ-પાદ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'ઉપ-પાદનીય'.

**ઉપ-પાન** ન. [સં.] ગૌણ પ્રકારનું પીણું

**ઉપ-પાપ** ન. [સં.] જુઓ 'ઉપ-પાતક.'

**ઉપ-પીઠ** સ્ત્રી. [સં., ન.] આચાર્યોના મુખ્ય ગાદી-સ્થાન ઉપરાંત કોઈ અન્ય સ્થળોએ સ્થાપેલી ગૌણ પીઠોમાંની પ્રત્યેક પીઠ, ગૌણ પીઠ

**ઉપ-પુર** ન. [સં,] પરું, ઉપ-નગર, 'સબર્બ'

**ઉપ-પુરાણ** ન. [સં.] ભારતીય સં. ભાષાનાં અઢાર પુરાણો ઉપરાંતનાં તે તે પુરાણના પરિશિષ્ટ ભાગ જેવાં કે સ્વતંત્ર ગૌણ પુરાણોમાંનું એવું પ્રત્યેક પુરાણ (આની સંખ્યા અઢારથી પણ વધુ છે.), લઘુ પુરાણ

**ઉપ-પ્રકાર** પું. [સં.] ગૌણ પ્રકાર, પેટા-પ્રકાર, પેટા-ભેદ

**ઉપ-પ્રજા** સ્ત્રી. [સં.] રાષ્ટ્રમાં જેને રાષ્ટ્રિયતા નથી મળી તેવી ગૌણ પ્રજા

**ઉપ-પ્રદેશ** પું. [સં.] પ્રદેશની ઉપયોગમાં ન આવતી એવી પહાડ અને જંગલોની જમીન. (૨) કાગળ વગેરેમાં ઉપ-યોગમાં ન લેવામાં આવતો ભાગ, હાંસિયો

**ઉપ-પ્રધાન** પું. [સં., ન.] રાજ્યોમાં મુખ્ય પ્રધાનોને પોત-પોતાના ખાતામાં સહાય કરનારો તે તે ગૌણ પ્રધાન, નાયબ પ્રધાન (હવે 'નાયબ મંત્રી')

**ઉપ-પ્રમુખ** પું. [સં., વિ.] સામાન્ય સભાથી લઈ છેક રાષ્ટ્રના સંચાલન-તંત્ર સુધીનાં મંડળોના મુખ્ય પુરુષને સહાય કરનાર ગૌણ પ્રમુખ (સામાન્ય રીતે 'ઉપાધ્યક્ષ' કહી શકાય. જુઓ 'અધ્યક્ષ' અને 'પ્રમુખ'.)

**ઉપ-પ્રમેય** પું. [સં., ન.] સાબિત કરેલા નિર્ણય ઉપરથી તરત નીકળતું અનુમાન, ઉપ-સિદ્ધાંત, 'કોરોલરી'

**ઉપ-પ્રવાહ** પું. [સં.] મોટા પ્રવાહની બાજુમાં ચાલતો નાનો વહેળો .[ગૌણ પ્રશ્ન, પેટા-સવાલ

**ઉપ-પ્રશ્ન** પું. [સં.] એક પ્રશ્નમાંથી નીકળતો પેટા-પ્રશ્ન,

**ઉપ-પ્રસ્તાવ** પું. [સં.] મુખ્ય પ્રસ્તાવને બળ આપે તેવો રજૂ કરવામાં આવતો ગૌણ પ્રસ્તાવ–ઠરાવ

**ઉપ-પ્રાંતરક્ષક** (-પ્રાન્ત-) વિ., પું. [સં.] નાયબ પોલીસ અધીક્ષક, નાયબ પોલીસ અધિકારી, 'ડી. એસ. પી.'

**ઉપ-પ્લવ** પું. [સં.] ઉપદ્રવ, સંકટ, આફત, ઉત્પાત. (૨) જુલ્મ, કેર, પીડા. (૩) આક્રમણ, હુમલો. (૪) રાજ્યમાં પ્રવર્તતી અંધાધૂંધી. (૫) સૂર્યગ્રહણ અને ચંદ્રગ્રહણ જેવી ઘટના. (૬) આંધી, તોફાન

**ઉપપ્લવ-કારક** વિ. [સં], **ઉપપ્લવ-કારી**, **ઉપપ્લવી** વિ. [સં., પું.] ઉપપ્લવ કરનારું, ઉપદ્રવી

**ઉપ-ફલ(-ળ)** ન. [સં.] ગૌણ ઉત્પન્ન, 'બાય-પ્રોડક્ટ'

**ઉપ-બર્હણ** ન. [સં.] ઓશીકું

**ઉપ-બંધ** (-બન્ધ) પું. [સં.] જોડાણ

**ઉપ-બાહુ** પું. [સં.] કોણીથી નીચેનો હથેળી સુધીનો હાથ

**ઉપ-બૃંહક** (-બૃંહક) વિ. [સં.] વૃદ્ધિ કરનારું, વિસ્તારનારું

**ઉપ-બૃંહણ** (-બૃંહણ) ન. [સં.] વૃદ્ધિ, વધારો, .વિસ્તાર. (૨) પોષણ. (૨) સમર્થન

**ઉપ-બૃંહિત** (-બૃંહિત) વિ. [સં.] વૃદ્ધિ પામેલું, વિસ્તરેલું. (૨) પોષિત. (૩) સમર્થિત

**ઉપ-ભાષા** સ્ત્રી. [સં.] પેટા-ભાષા, બોલી, 'ડાયાલેક્ટ' (ર. મ.)

**ઉપ-ભુક્ત** વિ. [સં.] ભોગવેલું, ઉપયોગમાં લીધેલું, વાપરેલું. (૨) ઉચ્છિષ્ટ, એઠું

**ઉપ-ભુક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ભોગવટો [માણવા જેવું

**ઉપ-ભુજ્ય** વિ. [સં.] ભોગવટો કરવા જેવું, વાપરવા જેવું,

**ઉપ-ભેદ** પું. [સં.] ગૌણ ભેદ—પ્રકાર, પેટા-પ્રકાર

**ઉપ-ભોક્તવ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'ઉપ-ભુજ્ય'.

**ઉપ-ભોક્તા** વિ. [સં., પું.] ઉપભોગ કરનારું

**ઉપ-ભોગ** પું. [સં.] ભોગવટો, વાપરવું એ, માણવું એ. (૨) સુખનો અનુભવ. (૩) સ્ત્રી-સંભોગ, મૈથુન [અધિકાર

**ઉપભોગ-હક(-ક્ક)** પું. [+ જુઓ 'હક'.] ભોગવટો કરવાનો

**ઉપભોગ-હક(ક્ક)-ગિ(-ગી)રો** વિ. [+ જુઓ 'ગિરો'.] ઉપભોગનો અધિકાર કોઈ ને ત્યાં ગિરો મૂકવામાં આવ્યો હોય તેવું [અધિકાર ધરાવનાર

**ઉપભોગ-હક(-ક્ક)દાર** વિ. [+ જુઓ 'હક્કદાર'.] ભોગવટાનો

**ઉપભોગ-હક્ક-બક્ષિસ** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'બક્ષિસ'.] ઉપભોગનો અધિકાર કોઈ ને ભેટ કરી દેવામાં આવ્યો હોય એવી સ્થિતિ

**ઉપભોગાધિકાર** પું. [+ સં. अधिकार] જુઓ 'ઉપભોગ-હક.'

**ઉપભોગાધિકારી** વિ. [+ સં. अधिकारी, પું.] જુઓ 'ઉપ-ભોગ-હકદાર'.

**ઉપભોગી** વિ. [સં., પું.] ઉપભોગ કરનારું

**ઉપભોગેચ્છા** સ્ત્રી. [+ સં. इच्छा] ઉપભોગ કરવાની મરજી

**ઉપ-ભોગ્ય** વિ. [સં.] ઉપભોગ કરવા-કરાવા જેવું

**ઉપ-મઠ** પું. [સં.] સંત-સાધુઓના મુખ્ય મઠના તાબાનો તે તે ગૌણ મઠ

**ઉપ-મન** ન. [+સં. मनस्] આંતરિક ચેતના, સ્વપ્નમાનસ, અપર-માનસ, સૂક્ષ્મ મન, 'સબ્કૉન્શિયન્સ' (પો. ગો.)

**ઉપ-મર્દ** પું. [સં.] ચોળી નાખવું એ. (૨) દબાવી દેવાની ક્રિયા. (૩) અપમાન, તિરસ્કાર. (૪) નાશ

**ઉપ-મર્દક** વિ. [સં.] ઉપમર્દન કરનારું

**ઉપ-મર્દન** ન. [સં.] જુઓ 'ઉપ-મર્દ'.

**ઉપ-મંત્રી (-મન્ત્રી)** પું. [સં.] સહાયક મંત્રી, નાયબ પ્રધાન

**ઉપ-મા** સ્ત્રી. [સં.] સરખામણી, તુલના. (૨) દાખલો, ઉદાહરણ, દૃષ્ટાંત. (૩) જેમાં વર્ણવવામાં આવતી વ્યક્તિ કે ક્રિયા વગેરેની અન્ય સમાન ધર્મવાળી વ્યક્તિ કે ક્રિયા સાથે અનેક રીતે તુલના કરવામાં આવે છે તે અર્થાલંકાર. (કાવ્ય.). (૪) પ્રમાણથી થતું શબ્દશક્તિનું જ્ઞાન. (તર્ક.)

**ઉપ-માતા** સ્ત્રી. [સં.] ઓરમાન મા, સાવકી મા. (૨) ધાવ, ધાત્રી

**ઉપમા-દોષ** પું. [સં.] ઉપમા અલંકારમાં ઉપમા આપતાં [થતી વાચિક ભૂલ. (કાવ્ય.)

**ઉપમા-દ્રવ્ય** ન. [સં.] સરખામણી માટે વપરાતો પદાર્થ

**ઉપ-માન** ન. [સં.] વર્ણ્ય વ્યક્તિ દ્રવ્ય કે ક્રિયા વગેરેની જે અન્ય સાથે સરખામણી કરવામાં આવે તે વ્યક્તિ દ્રવ્ય કે ક્રિયા બતાવનારો શબ્દ. (કાવ્ય.) (૨) છ પ્રમાણોમાંનું (જેમાં સાદૃશ્યથી વિચાર કરવામાં આવે છે તેવું) એક પ્રમાણ, 'એનૅલૉજી' (રા.વિ.). (તર્ક.)

**ઉપમાન-પદ** ન. [સં.] ઉપમા માટે રજૂ થયેલું શબ્દ-રૂપ

**ઉપમાન-પ્રમાણ** ન. [સં.] જુઓ 'ઉપમાન(૨)'.

**ઉપમાન-લુપ્તા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] જેમાં ઉપમાન-પદ પ્રગટ રજૂ થયું નથી હોતું તેવો ઉપમા અલંકારનો એક પ્રકાર. (કાવ્ય.)

**ઉપમાન-વ્યાપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જાણીતા પદાર્થના બાકીના ગુણ અજ્ઞાત પદાર્થમાં છે એવું બતાવવાની પરિસ્થિતિ. (તર્ક.)

**ઉપ-માનસ** ન. [સં.] જુઓ 'ઉપ-મન'.

**ઉપ-માનસિક** વિ. [સં.] ઉપ-માનસને લગતું, 'સબ્કૉન્શિયસ' [(પો.ગો.)

**ઉપ-માર્ગ** પું. [સં.] મુખ્ય માર્ગને પહોંચવાનો તે તે પેટા-રસ્તો, 'ઍપ્રોચ-રોડ'

**ઉપમાલંકાર (-લઙ્કાર)** પું. [સં.] જુઓ 'ઉપમા(૩)'.

**ઉપમા-વાચક** વિ. [સં.] ઉપમા અલકારમાં ઉપમેય અને ઉપમાન વચ્ચે સમાનતાનો ખ્યાલ આપવા વપરાતા ('જેવું' 'સમાન' 'પેઠે' જેવા શબ્દ) (સં.માં इव यथा જેવા). (કાવ્ય.)

**ઉપ-મિત** વિ. [સ.] જેની સરખામણી કરવામાં આવી છે તેવું, સરખાવેલું

**ઉપ-મિતિ** સ્ત્રી. [સં.] ઉપમા, સરખામણી

**ઉપમિતિ-સમાસ** પું. [સં.] જે સમાસમાં સમાસનાં બે પદોમાંનું એક ઉપમેય અને બીજું ઉપમાન હોય તેવો કર્મધારય સમાસનો પ્રકાર. (વ્યા.)

**ઉપ-મેય** ન. [સં.] ઉપમા.અલંકારમાં જે મુખ્ય વર્ણ્ય છે તે પદ કે જેની અન્ય ઉપમાન સાથે સરખામણી કરવામાં આવે છે. (કાવ્ય.)

**ઉપમેયોપમા** સ્ત્રી. [+સં. उपमा] જેમાં ઉપમેય અને ઉપમાનની પરસ્પર સરખામણી કરવામાં આવે છે તેવો અર્થાલંકાર. (કાવ્ય.)

**ઉપ-યંત્ર (-યન્ત્ર)** ન. [સં.] મુખ્ય યંત્રને સહાય કરનારું પેટા-યંત્ર, 'ડૉંકી મશિન'. (૨) શસ્ત્રક્રિયામાં વપરાતાં ગૌણ યંત્રોમાંનું પ્રત્યેક

**ઉપ-યુક્ત** વિ. [સં.] ઉપયોગમાં લીધેલું, વાપરેલું. (૨) કામનું, ઉપયોગી, બંધ-બેસતું આવે તેવું. (૩) યોગ્ય, લાયક, ઉચિત, વાજબી

**ઉપયુક્ત-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉપયોગીપણું

**ઉપયુક્તતા-વાદ** પું. [સં.] જે કાંઈ ઉપયોગી છે તે જ સારું એ રીતે સમજી જનસેવામાં સૌનું વધારે ભલું કરવું જોઇયે એવા પ્રકારનો મત-સિદ્ધાંત, 'યુટિલિટેરિયેનિ-ઝમ' (અ. ત્રિ.)

**ઉપયુક્તતાવાદી** વિ. [સં., પું.] ઉપયુક્તતા-વાદમાં માન-નારું, 'યુટિલિટેરિયન' (દ.બા.)

**ઉપ-યોગ** પું. [સં.] વાપરવું એ, વાપર, વપરાશ. (૨) ખપ, જરૂરિયાત. (૩) ચેતનાની પ્રવૃત્તિ, શબ્દાદિ વિષયોમાં ઇંદ્રિયોનું જોડાણ. (જૈન). (૪) સંભાળ, સાવચેતી, દરકાર. (જૈન.)

**ઉપયોગ-વાદ** પું. [સં.] જુઓ 'ઉપયુક્તતા-વાદ'.

**ઉપયોગવાદી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'ઉપયુક્તતાવાદી'.

**ઉપયોગાપેક્ષી** વિ. [+સં. अपेक्षी, પું.] ઉપયોગની જરૂર રાખતું, 'સબ્જેક્ટિવ' (વિ. ક.)

**ઉપયોગિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉપયોગી થવાપણું

**ઉપયોગિતા-વાદ** પું. [સં.] જુઓ 'ઉપયુક્તતા-વાદ' (મો.ક).

**ઉપયોગિતાવાદી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'ઉપયુક્તતાવાદી'.

**ઉપયોગી** વિ., [સં., પું.] ઉપયોગમાં આવે તેવું. (૨) જરૂરી

**ઉપર (-રથ)** ક્રિ. વિ. [સં. उपरि > અપ. उप्पिरि] ઉપલી બાજુએ, માથે, મથાળે. (૨) ચડિયાતું. (૩) સપાટીએ. (અધિકરણવાચક 'નામયોગી' કે 'અનુગ' તરીકે એના ભિન્ન ભિન્ન અર્થભાવ છે:) (૪) 'ઘર ઉપર'–ઉપરની બાજુએ. (૫) 'ઘર ઉપર'–ઘરને ઉદ્દેશીને. (૬) 'હજારો વર્ષ ઉપર'–અગાઉ, પૂર્વે. (૭) 'શા ઉપર કૂદાકૂદ'– આધારે, કારણે. (૮) 'ઘર કે માલ ઉપર'–આડથી. (૯) 'ખબર આવ્યા ઉપર'–(કૃદંતના પ્રયોગે)–ક્રિયા થયા પછી. (૧૦) 'ગાય ઉપર નિબંધ'–વિષયમાં, વિશે. (૧૧) 'સાબરમતી ઉપર'–નિકટતા. (૧૨) 'મારામારી ઉપર'–લગોલગ. (૧૩) 'દુકાન ઉપર'–અધિકરણ. [૦ ઉપરથી, ૦ ઉપરનું (રૂ. પ્ર.) ઊંડાં ઊતર્યા સિવાય. ૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) ધમાલ કરવી. (૨) ફરી વળવું. ૦ જવું (રૂ. પ્ર.) હદ વટાવવી. (૨) હલ્લો કરવો. ૦ તળે કરવું (રૂ. પ્ર.) ઉથલાવી નાખવું. (૨) ધમાલ કરી ફરી વળવું. ૦ થઈ ને (રૂ. પ્ર.) ગણકાર્યા વિના, ઉપરવટ થઈ ને. ૦ નીચે કરવું (રૂ. પ્ર.) સેળભેળ કરવી. (૨) ભારે ધાંધલ મચાવવી. ૦ નીચે થવું (રૂ. પ્ર.) આતુરતા કે અધીરાઈ બતાવવી. ૦ ને ઉપર રાખવું (-રથ-) (રૂ. પ્ર.) લાડ લડાવવાં. (૨) પૂરી સંભાળ રાખવી. ૦ પગ મૂકવો (રૂ. પ્ર.) અવગણના કરવી. (૨) કચડી નાખવું. ૦ પડવું (રૂ. પ્ર.) ભારરૂપ થઈ પડવું. (૨) ગુણોના કે અવગુણોના

અનુરૂપ થવું. ૦ **રહીને** (-રૈ:ને) (રૂ. પ્ર.) જાત-દેખરેખથી. (૨) જાણી બૂઝીને. ૦ **હાથ રાખવો** (રૂ. પ્ર.) અહેસાન કરવું]

**ઉપર-કોટ** પું. [+ જુઓ 'કોટ'.] પહાડી ઉપરનો કોઈ પણ કિલ્લો. (૨) જૂનાગઢ(સૌરાષ્ટ્ર)માંનો એવો એક કિલ્લો શહેરમાંનો ડુંગરા ઉપરનો અને બીજો ગિરનાર ઉપરની પહેલી ટૂક ઉપરનાં જૈન દેરાસરોવાળો. (સંજ્ઞા.)

**ઉપર-ચટ્ટું, ઉપર-ચોટિયું, ઉપર-ચોટું** વિ. [+ જુઓ. 'ચોટવું' ઉપરથી.] ઉપર ઉપરથી જોયેલું, ઉપલકિયું, ઊંડા ઊતર્યા વિનાનું [ચોટિયું, ઉપલકિયું

**ઉપર-છલું(-લ્લું)** વિ. [જુઓ 'છોલવું' ઉપરથી.] ઉપર-

**ઉપર-ટપકિયું, ૦ ટપકું** વિ. [જુઓ. 'ટપકવું' + ગુ. 'ઇયું' –'ઉં' કૃ. પ્ર.] ઉપર-ચોટિયું

**ઉપર-ટપકે** ક્રિ. વિ. [જુઓ. 'ઉપર-ટપકું' + ગુ.-'એ'. સા. વિ., પ્ર.] ઉપર ઉપરથી ઊંડા ઊતર્યા વિના

**ઉપરણી** સ્ત્રી. [સં. *उत्प्रावरणिका > પ્રા. *उप्पाअरणिआ- ઉપરની ઓઢણી] ઉપર ઓઢવાનું કપડું, ઓઢણી

**ઉપરણું** ન., -ણો પું. [સં. *उत्प्रावरणक- > પ્રા. *उप्पाअरणअ] પછેડી, ખેસ

**ઉપ-રત** વિ. [સં] થંભી ગયેલું, શાંત થયેલું. (૨) નિર્વેદ–વૈરાગ્ય પામેલું. (૩) મરણ પામેલું

**ઉપ-રતિ** સ્ત્રી. [સં.] વૈરાગ્ય, નિર્વેદ. (૨) ઉપેક્ષા

**ઉપરથી** (ઉપરય-થી) ક્રિ.વિ. [+ ગુ. 'થી' પાં.વિ.ના અર્થનો અનુગ] સપાટી ઉપરથી

**ઉપર-દળ** ન. [+ સં. दल] મકાન ઉપરનો ઈમલો, મકાન ઉપરનું બાંધકામ [ઉપર આવેલું કે સૂચવાયેલું

**ઉપરનું** (ઉપરય-નું) વિ. [+ ગુ. 'નું' છ. વિ. નો અનુગ]

**ઉપ-રમ** પું. [સં.] જુઓ 'ઉપ-રતિ'.

**ઉપર-મતું** વિ. [+ સં. मत + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] ઉપરવટ થઈ ને મત આપનારું [મસાલો વાટવાનો પથ્થર

**ઉપર-લઢણો** પું. [+ 'લઢવું' + ગુ. 'અણું' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.]

**ઉપર-લણ** ન. [+ જુઓ 'લણવું'.] ઉપર ઉપરથી મોલ લણી લેવાની ક્રિયા [ઉપરનું. (૨) બહારનું

**ઉપર-લું** (ઉપરય-લું) વિ. [+ ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઉપલું,

**ઉપર-વટ** (ઉપરય-) ક્રિ.વિ. [+ ગુ. 'વટ' ત. પ્ર.] –ના કહ્યા છતાં, ઉલ્લંઘન કરીને, અવજ્ઞા કરીને. (૨) ચડિયાતા થઈ ને. (૩) ઉપરાંત, અધિકપણે

**ઉપર-વટણો, ઉપર-વટો(-ટ્ટો)** પું. [+ 'વાટવું' + ગુ. 'અણું'- 'ઉં' કૃ. પ્ર.] વાટવાનો પથ્થર, ખલનો બત્તો

**ઉપર-વાટ** (-ટય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'વાટ'-રસ્તો.] ગામમાંથી પસાર ન થતાં બારોબાર નીકળતો રસ્તો

**ઉપર-વાટણું** ન. [+ જુઓ. 'વાટવું' + ગુ. 'અણું' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] ઉપર-વાટણો (પથ્થર)

**ઉપર-વાડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'વાડો'.] મકાનની સીમા ઉપર આવેલી દીવાલની બાજુનો ભાગ. (૨) ઘર ફળિયા કે ગામની નજીકનો ખુલ્લો ભાગ

**ઉપરવાડિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઉપર-વાડે રહેનારું. (૨) આશ્રિત માણસ [હદમાં ખેડતો ખેડૂત

**ઉપરવાડિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ઉપરવાડિયું'.] બીજા ગામની

**ઉપરવાડું** ન. [જુઓ 'ઉપર-વાડ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] પાસેના ગામની ખેડવાની જમીન [મજલો

**ઉપરવાડો** પું. [જુઓ 'ઉપરવાડું'.] ઉપરનો માળ, ઉપરનો

**ઉપર-વાશ** (-શ્ય) જુઓ 'ઉપર-વાસ.[૨]'

**ઉપરવાશ-થી** (-શ્ય-થી) જુઓ 'ઉપર-વાસ-થી.'

**ઉપરવાશિયું** જુઓ 'ઉપરવાસિયું.' [બહારનો વસવાટ

**ઉપર-વાસ[૧]** પું. [+ સં.] માળ ઉપરનો વસવાટ. (૨) ગામની

**ઉપર-વાસ[૨]**(-શ) (-સ્ય, -શ્ય) ક્રિ. વિ. [+ જૂ. ગુ.-'ઈ' > ગુ. 'ય' લઘુપ્રયત્ન.] નદીના પ્રવાહથી ઉપરની બાજુએ

**ઉપરવાસ(-શ)-થી** (-સ્યથી, -શ્યથી) ક્રિ. વિ. [+ ગુ- 'થી' પાં. વિ. ના અર્થનો અનુગ] નદીના પ્રવાહની ઉપરની બાજુએથી

**ઉપરવાસ-બાંધકામ** ન. [જુઓ 'ઉપરવાસ[૧]' + 'બાંધકામ.'] મકાનના ઉપરના મજલાનું બાંધકામ

**ઉપરવાસિ(-શિ)યું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગામની બહાર રહેનારું (હરિજન વગેરે) [વસવાટ

**ઉપર-વાસો** પું. [+ સં. वासक- > પ્રા. वासअ-] માળ ઉપરનો

**ઉપર-વાળો** વિ., પું. [+ ગુ. 'વાળું' ત. પ્ર.] (લા.) પરમેશ્વર

**ઉપ-રંગ** (-રઙ્ગ) પું. [સં.માં જાણીતો નથી.] રંગત, ગમ્મત, વિનોદ, મોજ

**ઉપ-રંજક** (-રઞ્જક) વિ. [સં.] આનંદ પમાડનાર, રાજી કરનાર. (૨) પ્રભાવ પાડનાર, અસર કરનાર. (૩) પાસેની વસ્તુ ઉપર આભાસ પાડનાર (પદાર્થ). (સાંખ્ય.)

**ઉપ-રંજન** (-રઞ્જન) ન. [સં.] આનંદ પમાડવાની ક્રિયા. (૨) અસર પાડવાની ક્રિયા

**ઉપ-રંજનીય** (-રઞ્જનીય), **ઉપ-રંજ્ય** (-રઞ્જ્ય) વિ. [સં.] ઉપરંજન કરવા–કરાવા જેવું

**ઉપરા-ઉપર** (-રય) (-રી) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઉપર,'–દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] એક ઉપર એક ગોઠવાયેલું કે આવી રહેલું હોય એમ, ઉપરા-છાપરી

**ઉપ-રાગ** પું. [સં.] ઉપદ્રવ, આફત. (૨) સૂર્ય-ચંદ્રનું ગ્રહણ. (૩) ઇંદ્રિયોની વાસના. (૪) લાલ રંગની ઝાંઈ. (૫) મુખ્ય રાગના સ્વરોમાં સમાવિષ્ટ થતો ગૌણ રાગ, પેટા-રાગ. (સંગીત.)

**ઉપરા-ચા(-છા)પરી** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઉપર,' દ્વિર્ભાવ. + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઉપરા-ઉપરી, લાગલગાટ

**ઉપ-રાણી** સ્ત્રી. [સં.] પટરાણીથી ઊતરતા દરજ્જાની રાણી

**ઉપ-રાજ્ય** ન. [સં.] ખંડિયું કે તાબાનું રાજ્ય, 'ડિપેન્ડન્સી' (ન. લા.) [અધિકારી, 'લેફ્ટેનન્ટ ગવર્નર'

**ઉપ-રાજ્યપાલ** પું. [સં.] નાના પેટા-રાજ્યનો શાસક સરકારી

**ઉપરાડું** જુઓ 'ઉફરાટું.'

**ઉપ-રામ** પું. [સં.] જુઓ 'ઉપ-રમ.'

**ઉપરાણું(-ણું)** ન. [જુઓ 'ઉપર' દ્વારા.] તરફદારી. પક્ષપાત. [૦ **કરવું,** ૦ **લેવું** (રૂ.પ્ર.) તરફદારી કરવી]

**ઉપરા(-રિયા)મણ** ન., **ઉપરામણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉપર' દ્વારા.] વધારે કિંમતવાળી ચીજનો ઓછી કિંમતવાળી ચીજ સાથેના સાટાનો વધારો, 'ઑન'. (૨) વેપારી પેઢી કે કારખાના વગેરેના વેચાણની ઠરાવેલી રકમ ઉપરાંતની શાખની રકમ, 'ગુડ–વિલ'

**ઉપરાયો** પું. [જુઓ 'ઉપર' દ્વારા.] અક્ષરો-વર્ણો ઉપર કરવામાં આવતી લીટી, શિરોરેખા
**ઉપરાલ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઉપર' દ્વારા.] ઊંચે
**ઉપરાવટું** વિ. [જુઓ 'ઉપર' દ્વારા.] અક્કડ, અભિમાની
**ઉપરાવરી** વિ. [જુઓ 'ઉપર' દ્વારા.] કજિયાખોર, લડકણ, વઢકણું
**ઉપરાવવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ઉપર',-ના. ધા.] કાંકરીવાળી ચીજને પાણીમાં નાખી કાંકરી તળે બેસી જાય એટલે વસ્તુને ઉપર ઉપરથી લઈ લેવી. (૨) ઝાટકવું, ઊપણવું
**ઉપરાળ** પું. [જુઓ, 'ઉપર' દ્વારા.] લાભ, ફાયદો
**ઉપરાણું** જુઓ 'ઉપરાણું'.
**ઉપરાંઠો** જુઓ 'પરાંઠો'. [(૨) વળી, બીજું, સિવાય
**ઉપરાંત** ઉભ. [હિં., મરા.] વધારામાં, અધિકમાં, વિશેષમાં.
**ઉપરિ** -અવ્ય. [સં., એ. ગુ.માં સ્વીકારેલા સં. તત્સમ શબ્દોમાં પૂર્વ પદમાં પૂર્વગ જેમ 'ઉપર'નો અર્થ આપે છે.] ઉપર
**ઉપરિ-તન** વિ. [સં.] ઉપરની બાજુએ આવેલું, ઉપર રહેલું, ઉપરનું
**ઉપરિ-નિર્દિષ્ટ** વિ. [સં.] ઉપર બતાવેલું
**ઉપરિયામણ** જુઓ 'ઉપરામણ.'
**ઉપરિયું** ન. [જુઓ 'ઉપર' + ગુ. 'ઇયું.' ત. પ્ર.] ગાડાના ઓછાડનો ઉપર બાજુનો ભાગ
**ઉપરિ-સ્થિત** વિ. [સં.] ઉપર રહેલું
**ઉપરી** વિ., પુ. [જુઓ 'ઉપર' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઉપરનો અધિકારી. [૦ અધિકારી, ૦ અમલદાર, ૦ સાહેબ એ રીતનો પ્રયોગ]
**ઉપ-રુદ્ધ** વિ. [સં.] રોકવામાં આવેલું, અટકાવવામાં આવેલું
**ઉપરું** વિ. [જુઓ 'ઉપર' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઊભુ કરેલું, ઊભું. (૨) ટટાર ઊભેલું. (૩) ન. અડાયું છાણું
**ઉપ-રૂપક** ન. [સં.] નાટ્યશાસ્ત્રમાં સૂચિત દસ રૂપકો-નાટ્ય-પ્રકારો ઉપરાંતના ગૌણ નાટ્ય-પ્રકારોમાંનું પ્રત્યેક. (નાટ્ય.)
**ઉપરેક** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઉપર' દ્વારા.] ઉપરવટ થઇને, સામાની મરજી વિરુદ્ધ થઈને
**ઉપ-રેખા** સ્ત્રી. [સં.] ગૌણ રેખા કે લીટી
**ઉપરેખાંકિત** વિ. [ + સં. અઙ્કિત ] જેના ઉપર ગૌણ રેખા કરવામાં આવી છે તેવું, 'ઓવર-લાઇન્ડ' (કિ. ઘ.)
**ઉપરેટવું** અ.ક્રિ. ખણવું, ખોદવું. ઉપરેટાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઉપરેટાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉપરેટાવવું, ઉપરેટાવું** જુઓ 'ઉપરેટવું' માં.
**ઉપરેડું** ન. મીઠાઈની એક જાત
**ઉપરોક્ત** વિ. [સં. उपरि + उक्त=उपर्युक्त., આ સં. उक्त ને ગુ. 'ઉપર' સાથે જોડી ઊભો કરેલો ગુ. શબ્દ] ઉપર કહેલું, ઉપર્યુક્ત, પૂર્વે કહેવામાં આવેલું [અડચણ. (૨) ઘેરો
**ઉપ-રોધ** પું. [સં.] અવરોધ, અટકાવવું એ, રોકવું એ,
**ઉપ-રોધક** વિ. [સં.], **ઉપરોધી** વિ. [સં., પું.] ઉપરોધ કરનારું ['પૅરેસાઇટ' (૨.મ.)
**ઉપ-રોહ** પું. [સં.] પારકાને આધારે જીવવાનું, પરોપજીવિ-તા,
**ઉપર્યુક્ત** વિ. [ સં उपरि + उक्त ] ઉપર કહેલું, ઉપરોક્ત
**ઉપર્યુપરિ** [સં. उपरि નો દ્વિર્ભાવ, સંધિથી] એકબીજા ઉપર, ઉપરા-ઉપર [નાનો-મોટો કાંકરો
**ઉપલ** પું. [સં.] અણઘડ પથ્થર, પથ્થરનો ગડો. (૨)
**ઉપલક** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઉપલું' દ્વારા.] ચોપડામાં નોંધ્યા વિનાનું, અધ્ધર રાખેલું, ઉપર-ટપકે
**ઉપલક-ખાતું** ન. [+ જુઓ 'ખાતું.'] ઉપર-ટપકે રાખવામાં આવતો હિસાબ, 'સસ્પેન્સ એકાઉન્ટ'
**ઉપલક-હિસાબ** પું. [ + જુઓ 'હિસાબ.' ] ઉપર-ટપકે અધ્ધરિયા ગણતરી
**ઉપલકિયું** વિ. [ + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અધ્ધરિયું, ઉપર-ચોટિયું
**ઉપ-લક્ષ** ન. [ સં. उपलक्ष्य ], -ક્ષ્ય ન. [ સં. ] અનુ-સંધાનાત્મક દૃષ્ટિ, અનુસરણાત્મક નજર [સંકેત કરતું
**ઉપ-લક્ષક** વિ. [સં.] બતાવનારું, જણાવનારું. (૨) જોતું,
**ઉપ-લક્ષણ** ન.. [સં.] દર્શન, નિરીક્ષણ. (૨) નિર્ણીતતા. (૩) વ્યાખ્યા, 'ડિસ્ક્રિપ્શન' (રા. વિ.). (૪) હોદ્દો, પદવી, સ્થાન. (૫) એકથી બીજાને જુદું પાડનારું ચિહ્ન. (વેદાંત.) (૬) વાચ્યાર્થ સાથોસાથ લક્ષ્યાર્થનું જ્ઞાન. (કાવ્ય.)
**ઉપ-લક્ષિત** વિ. [સં.] ઉપલક્ષણથી દર્શાવાવેલું
**ઉપ-લબ્ધ** વિ. [સં.] મળેલું, મેળવેલું. (૨) (લા.) જાણવામાં આવેલું ['પર્સેપ્શન' (મ.ર.)
**ઉપ-લબ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] પ્રાપ્તિ, લાભ. (૨) (લા.) જ્ઞાન,
**ઉપલબ્ધિ-કરણ** ન. [સં.] અનુભવ કે સમજ પામતી ઇદ્રિય, 'સેન્સ-સેલ' (વિ. પ્રુ.)
**ઉપલબ્ધિ-બિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [સં., પું.] અનુભવ કે સમજ ઇંદ્રિયના જે અંશમાં થાય છે તે બિંદુ, 'સેન્સ-સેન્ટર' (વિ. પ્રુ.) [જાણી-સમજી શકાય તેવું
**ઉપ-લભ્ય** વિ. [સં.] મળી કે મેળવી શકાય તેવું. (૨) લા.)
**ઉપલભ્ય-તા** સ્ત્રી. સ્ત્રી. [સં.] પ્રાપ્ત કરવાપણું
**ઉપ-લભ્યમાન** વિ. [સં.] પ્રાપ્ત થતું-કરવામાં આવતું
**ઉપલસ(-સા)રી** સ્ત્રી. [સં- उत्पल-सारिवा > પ્રા. उप्पल-सारिआ] એક વનસ્પતિ, ઊસબો, કપૂરી-મધુરી
**ઉપલાણુ,-ણું** ન. [જુઓ 'ઉપલું'.] ઉપરની બાજુનો વાસ, ઉપરવાસ. (૨) વિ. ઉપરની બાજુનું, ઊંચેનું
**ઉપલાવવું, ઉપલાવાવું,** જુઓ 'ઊપલાવું'માં.
**ઉપલિયું** ન. મોટી ઉધરસ, ઉટાંટિયું. (૨) આંચકી, તાણ, ખેંચ [(૨) નાનું અડાયું છાણું
**ઉપલી** સ્ત્રી. જમીનમાં નાખેલી ખાંડણી, ખાંડણિયો, લેંઘો.
**ઉપલું(-લ્યું)** વિ. ઉપરની બાજુએ રહેલું. (૨) પૂર્વે જણાવેલું
**ઉપલેક** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઉપલક'.] ઉપલક, ઉપર-ટપકે
**ઉપલેટ(-ટ્ય)** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ, કઠ
**ઉપ-લેપ** પું. ન. [સં.] લેપ કરવો-ખરડ કરવો એ. (૨) લીંપવાની ક્રિયા, લીંપણ [ઉપરવાળો
**ઉપલો(-લ્યો)** વિ., પું. [જુઓ 'ઉપલું'.] (લા.) પરમેશ્વર,
**ઉપલ્યું** જુઓ 'ઉપલું'.
**ઉપલ્યો** જુઓ 'ઉપલો.'
**ઉપ-વક્તા** પું. [સં.] મુખ્ય વક્તાને સહાયક થનારો ગૌણ વક્તા [બગીચો, 'પાર્ક'
**ઉપ-વન** ન. [સં.] વનનો ખ્યાલ આપતું ઉદ્યાન, બાગ,
**ઉપવન-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] બાગ-બગીચા બનાવવાની વિદ્યા

**ઉપવન-વિહાર** પું. [સં.] બાગ-બગીચાની મોજ માણવાની ક્રિયા [(છોકરો)
**ઉપ-વર** પું. [સં.] પરણવા યોગ્ય, પરણવાની ઉંમરે આવેલ
**ઉપ-વર્ગ** પું. [સં.] પેટા-વર્ગ, વર્ગની અંદરનો આંતરિક નાનો વર્ગ
**ઉપ-વસ્ત્ર** ન. [સં.] વધારાનું કપડું, પછેડી, ખેસ, દુપટ્ટો. (૨) (લા.) રખાત સ્ત્રી [વાકય. (વ્યા.)
**ઉપ-વાકય** ન. [સં.] મુખ્ય વાકયનું સહાયક વાકય, પેટા-
**ઉપ-વાસ** પું. [સં.] વ્રત કે નિયમ તરીકે ચોવીસ કલાક કે એનાથી વધુ સમય માટે ખોરાક ન લેવાની ક્રિયા, અપવાસ, અનશન. (૨) મુસ્લિમ રીતે સૂર્યની હાજરી દરમ્યાન ખોરાક પાણી ન લેવાં એ, રોજો
**ઉપવાસ-દિન** પું. [સં., પું., ન.] ઉપવાસ કર્યો હોય તે દિવસ
**ઉપ-વાસન** ન. [સં.] નજીક જઈ રહેવાની ક્રિયા, પાસે રહેવું એ
**ઉપવાસી** વિ. [સં., પું.] જેણે ઉપવાસ કર્યો છે તેવું
**ઉપવાસોપચાર** પું. [+સં. उपचार] ઉપવાસ દ્વારા રોગની ચિકિત્સા કરવાનું કાર્ય [ગૌણ તે તે વિદ્યા
**ઉપ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] મુખ્ય મુખ્ય વિદ્યાઓ ઉપરાંતની ગૌણ
**ઉપવિદ્યા-(૦ અ)ધિકારી** વિ. [+સં. विद्या + अधिकारी] રાજ્યમાં શિક્ષણતંત્રનો ઉપસંચાલક
**ઉપ-વિરોધ** પું. [સં.] બે અંશોના અમુક અંશ વચ્ચેનો વિરોધ, 'સબ-કૉન્ટ્રરી ઑપોઝિશન' (મ. ન.) (તર્ક.)
**ઉપ-વિષ** ન. [સં.] ઊતરતી કોટિનું ઓછી અસર કરનારું ઝેર (આકડો વછનાગ થોર કણેર ઝેરકોચલું વગેરે)
**ઉપ-વીત** ન. [સં.] જનોઈ, યજ્ઞસૂત્ર. [૦ આપવું, ૦ દેવું (રૂ. પ્ર.) શાસ્ત્રોક્ત રીતે ક્રિયા દ્વારા બટુકને જનોઈ પહેરાવવાનો વિધિ કરવો. ૦ લેવું (રૂ. પ્ર.) વિધિપૂર્વક ગુરુ દ્વારા યજ્ઞોપવીતનો સંસ્કાર પામવો]
**ઉપવીત-ધારી** પું. [સં.] જનોઈ ધારણ કરનાર (દ્વિજ)
**ઉપવીતી** વિ. [સં., પું.] જેને જનોઈના સંસ્કાર કરવાના છે તેવું. (૨) જેને જનોઈના સંસ્કાર થઈ ગયા છે તેવું, ઉપવીત-ધારી
**ઉપ-વેદ** પું. [સં.] ઋગ્વેદ વગેરે ચાર વેદોની સંહિતાઓ ઉપરાંત ધનુર્વેદ ગાંધર્વવેદ આયુર્વેદ સ્થાપત્યવેદ એ ચાર ઉપવેદોમાંનો તે તે વેદ
**ઉપ-વેશ** પું. [સં.] બનાવટી વેશ
**ઉપ-વેશન** ન. [સં.] બેસવાની ક્રિયા
**ઉપ-શમ** પું., -મન ન. [સં.] શાંત થવાની ક્રિયા. (૨) ઇંદ્રિયો ઉપરનો સંયમ. (૩) વૈરાગ્ય. (૪) સાંત્વન. (૫) રોગનાં ચિહ્નોનું શમન, 'પૅલિએશન'
**ઉપ-શય** પું. [સં.] અમુક દવા કે ખોરાક લેવડાવ્યા પછીની થતી અસર ઉપરથી રોગ નક્કી કરવાની ક્રિયા
**ઉપ-શાખા** સ્ત્રી. [સં.] મુખ્ય ડાળમાંથી કે સંસ્થામાંથી નીકળેલી નાની નાની ડાળ, 'સબ-બ્રાન્ચ'. (૨) વંશ, કુળ
**ઉપ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] ગૌણ કોટિનું શાસ્ત્ર
**ઉપ-શાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] પેટા-શાળા, શાખા-શાળા, શાખા-નિશાળ [(૨) મરણ પામેલું
**ઉપ-શાંત** (-શાન્ત) વિ. [સં.] શાંત વૃત્તિવાળું, શમતાવાળું.
**ઉપ-શાંતિ** (-શાન્તિ) સ્ત્રી. [સં.] વૃત્તિઓનું શાંત થઈ જવું, શમતા. (૨) મૃત્યુ, અવસાન
**ઉપ-શિક્ષક** પું. [સં.] શાળાના મુખ્ય શિક્ષકનો પ્રત્યેક સહાયક શિક્ષક, 'આસિસ્ટન્ટ ટીચર.' (૨) વર્ગમાંનો વડો વિદ્યાર્થી, 'મૉનિટર' (બ. ક. ઠા.) ['ટયુટોરિયલ સ્ટાફ'
**ઉપશિક્ષક-વર્ગ** પું. [સં.] સહાયક શિક્ષકોનો સમૂહ,
**ઉપ-શિષ્ટ** ક્રિ. [સં.] શિષ્ટથી ઊતરતા દરજ્જાનું (બોલી વગેરે, 'સ્કેચ', કે 'સ્લૅંગ' પ્રકારનું). [ગૌણ પંક્તિ
**ઉપ-શ્રેણિ(-ણી)** સ્ત્રી. [સં.] મુખ્ય પંક્તિ કે હારની બાજુની
**ઉપ-સચિવ** પું. [સં.] સચિવ('સેક્રેટરી')ના હાથ નીચેનો સચિવ, 'અન્ડર-સેક્રેટરી' [એ
**ઉપસણ** ન. [જુઓ 'ઊપસવું + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ઊપસવું
**ઉપ-સભાપતિ** પું. [સં.] સભાપતિ કે અધ્યક્ષથી બીજી કક્ષાનો માણસ, ઉપાધ્યક્ષ [પેટા-મંડળી, શાખામંડળી
**ઉપ-સમિતિ** સ્ત્રી. [સં.] મુખ્ય સમિતિની તે તે પેટા-સમિતિ,
**ઉપ-સરી** પું. નાની ડોક— નાનું માથું—તરવા માટે હલેસાં જેવી ઇંદ્રિય—આવી 'મેસોઝોઇક' યુગમાં જીવન ધરાવતી પ્રાણીની એક જાત, 'પ્લીસિઓ સૉરસ'
**ઉપ-સર્ગ** પું. [સં.] મરણનું ચિહ્ન. (૨) રોગ, માંદગી. (૩) ઈજા. (૪) આફત, આપત્તિ. (૫) કુદરતી આફત. (સૂર્ય-ચંદ્રનું) ગ્રહણ. (૭) ઉમેરણ. સરવાળો. (૮) મુખ્યત્વે ક્રિયાવાચક શબ્દોની પૂર્વે આવી ક્રિયાના અર્થમાં નહિવત્ થોડું કે ઝાઝું પરિવર્તન કરનાર તે તે પૂર્વગ. [સંસ્કૃતમાં प्र परा अप सम् अनु अव निस्-निर् दुस्-दुर् वि आ नि अधि अपि अति सु उद् अभि प्रति परि અને उप એ ૧૯ છે તે જ 'ઉપસર્ગ' કહેવાય છે, બીજા 'પૂર્વગ' કહેવાય છે, आविस्, तिरस्, श्रत् વગેરે] (વ્યા.)
**ઉપ-સર્જન** પું. [સં.] ત્યાગ, તજી દેવું એ. (૨) ઉપસર્ગ, ઉત્પાત, ઉપદ્રવ, કુદરતી આફત
**ઉપ-સંખ્યા** (-સઙ્ખ્યા) સ્ત્રી. [સં.] મુખ્ય સંખ્યાને થતી સહાયક સંખ્યા, સંખ્યામાં સમાઈ જતી સંખ્યા, પેટા-સંખ્યા
**ઉપ-સંગ્રહ** (-સઙ્ગ્રહ) પું., -હણ ન. [સં.] લેવું-સ્વીકારવું એ. (૨) ખુશ રાખવું એ. (૩) માન આપવાની ક્રિયા
**ઉપ-સંગ્રાહ્ય** (-સઙ્ગ્રાહ્ય) વિ. [સં.] સંગ્રહ કરવા જેવું, સ્વીકારવા જેવું. (૨) ખુશ રાખવા જેવું. (૩) માન આપવા જેવું
**ઉપ-સંચાલક** (-સઞ્ચાલક) પું. [સં.] મુખ્ય સંચાલકનો સહાયક સંચાલક, 'આસિસ્ટન્ટ મૅનેજર'
**ઉપ-સંપદ** (-સમ્પદ) સ્ત્રી. [સં. उपसंपद्], -દા સ્ત્રી. [સં.] નવા શિષ્યને બૌદ્ધ માર્ગમાં દાખલ કરવાની ક્રિયા. (બૌદ્ધ.)
**ઉપ-સંપાદક** (-સમ્પાદક) પું. [સં.] સહાયક સંપાદક, ઉપ-તંત્રી, 'સબ-એડિટર'
**ઉપ-સંપ્રદાય** (-સમ્પ્રદાય) પું. [સં.] પેટાસંપ્રદાય, ઉપ-પંથ
**ઉપ-સંસ્થા** (-સંસ્થા) સ્ત્રી. [સં.] મોટી સંસ્થા કે મંડળીની પેટા-સંસ્થા, બ્રાન્ચ [હુમલો
**ઉપ-સંહરણ** (-સંહરણ) ન. [સં.] પાછું ખેંચી લેવું. (૨)
**ઉપ-સંહાર** (-સંહાર) પું. [સં.] પૂરું કરી લેવું એ, સંકેલી લેવું એ, છેલ્લે સારરૂપ કહેવું એ, સારરૂપે આટોપી લેવું એ, 'ઍપિલોગ'
**ઉપ-સાગર** પું. [સં.] જેની ત્રણ બાજુ કાંઠો હોય તેવો સમુદ્રનો પહોળાઈવાળો અખાત, શાખા-સમુદ્ર, 'બે'

**ઉપસાટ** પું., -ણ ન. [જુઓ 'ઊપસવું' + ગુ. -'આટ' -'આણ' કૃ. પ્ર.] ઊપસવું એ, ઉપસણ

**ઉપ-સાધન** ન. [સં.] સહાયક સામગ્રી, 'ઍસેસરી'

**ઉપ-સામગ્રી** સ્ત્રી. [સં.] અટકચે સટકચે કામ લાગે તેવી વધારાની ચીજ-વસ્તુ, ઉપ-સાધન, 'ઍસેસરી' (ન. ભો.)

**ઉપ-સારથિ** પું. [સં.] સારથિનો સહાયક સારથિ

**ઉપસાવવું** જુઓ 'ઊપસવું'માં.

**ઉપ-સાહિત્ય** ન. [સં.] સહાયક સામગ્રી. (૨) મુખ્ય સાહિત્યને પોષક એવું ગૌણ સાહિત્ય, હળવું વાચન

**ઉપ-સિદ્ધાંત** (-સિદ્ધાન્ત) પું. [સં.] મુખ્ય સિદ્ધાંતમાંથી નીકળી આવતો ગૌણ સિદ્ધાંત કે જે મુખ્ય સિદ્ધાંતને બળ પૂરતો હોય, 'કૅારોલરી' (હ. પ્રા.)

**ઉપ-સેનાપતિ** પું. [સં.] સેનાપતિનો સહાયક સેનાપતિ, નાયબ સેનાપતિ

**ઉપ-સ્કર** પું. [સં.] સાધન-સામગ્રી, સાહિત્ય. (૨) ઘરવખરી

**ઉપ-સ્ત્રી** સ્ત્રી. [સં.] પરણેલી પત્ની ઉપરાંતની અપરિણીતા રખાત સ્ત્રી

**ઉપ-સ્થ** વિ. [સં.] નજીકમાં રહેલું, અડીને રહેલું. (૨) પું. મધ્ય ભાગ, વચ્ચે આવેલો ભાગ. (૩) ખોળો, અંક, ગોદ. (૪) ગાડાં-રથ વગેરે વાહનોનો ઓછાડ બેઠક વગેરેની સપાટીનો ભાગ. (૫) ન. પુરુષ-સ્ત્રીની જનનેંદ્રિયનો ભાગ. (૬) પુરુષની દેખાતી જનનેંદ્રિય, ઇંદ્રિય, લિંગ

**ઉપસ્થ-નિગ્રહ** પું. [સં.] ઇંદ્રિયનો સંયમ

**ઉપસ્થ-મુખ** ન. [સં.] યોનિ-દ્વાર. (૨) લિંગ-દ્વાર

**ઉપસ્થ-સ્રાવ** પું. [સં.] યોનિ-સ્રાવ, સ્ત્રીની યોનિમાંથી રોગને લીધે સફેદ પ્રવાહી પદાર્થનું નીકળવું એ

**ઉપ-સ્થાન** ન. [સં.] હાજરી, ઉપસ્થિતિ. (૨) નમસ્કાર, નમન, વંદના. (૩) દ્વિજોનો સંધ્યા કરતી વેળા મંત્ર કે સ્તુતિથી બેઉ હાથ ઊંચા રાખી કરવામાં આવતો ઉપાસના-વિધિ. (૪) રહેવાનું સ્થાન, રહેઠાણ. (૫) ઉપસ્થાપન, પુનરુત્પાદન, પુનરુત્પત્તિ, 'રિપ્રોડક્શન' (કે. હ.)

**ઉપસ્થાન-ગૃહ**, ન., **ઉપસ્થાન-શાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] રાજસભા, કચેરી. (૨) દીવાનખાનું

**ઉપસ્થાનીય** વિ. [સં.] સાથે રહેવા જેવું. (૨) ખાતર-બરદાસ્ત કરવા જેવું

**ઉપ-સ્થાપન** ન. [સં.] ફરીથી રજૂઆત. (૨) પુનરુત્પાદન, પુનરુત્પત્તિ, ઉપસ્થાન, 'રિપ્રોડક્શન'

**ઉપ-સ્થિત** વિ. [સં.] નજીક આવીને રહેલું. (૨) હાજર રહેલું. (૩) (લા.) જેની ખાતર-બરદાસ્ત કરવામાં આવી છે તેવું. (૪) જાણવામાં આવેલું. (૫) યાદ આવેલું

**ઉપ-સ્થિતિ** સ્ત્રી. [સં.] નજીક આવી રહેવું એ. (૨) હાજરી

**ઉપસ્થિતિ-પત્રક** ન. [સં.] હાજરી-પત્રક, 'મસ્ટર-રોલ'

**ઉપસ્થેંદ્રિય** (ઉપસ્થેન્દ્રિય) સ્ત્રી. [+ સં. इन्द्रिय ન.] ગુહ્યેંદ્રિય (યોનિ તેમ લિંગ)

**ઉપ-સ્નાતક** વિ. [સં.] મહાવિદ્યાલયની સ્નાતક કક્ષાની પરીક્ષા માટેનો અભ્યાસ કરતું—હજી પરીક્ષા આપી નથી તેવું, 'અન્ડર-ગ્રેજ્યુએટ'

**ઉપ-સ્મૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] મુખ્ય સ્મૃતિના ગ્રંથોના અંગમાં અમુક જ વિષય માટેનો તે તે સ્મૃતિ-ગ્રંથ, ગૌણ સ્મૃતિ-ગ્રંથ

**ઉપ-હત** વિ. [સં.] અથડાયેલું. (૨) ઈજા પામેલું. (૩) તિરસ્કાર પામેલું

**ઉપ-હતિ** સ્ત્રી. [સં.] અથડામણ. (૨) ઈજા. (૩) તિરસ્કાર

**ઉપ-હસનીય** વિ. [સં.] ઉપહાસ થવાને પાત્ર, મશ્કરી કરવા-કરાવા જેવું

**ઉપ-હસિત** વિ. [સં.] ઉપહાસ પામેલું. (૨) ન. મશ્કરીનો ભાવ બતાવનારું હાસ્ય. (નાટ્ય.)

**ઉપ-હાર** પું. [સં.] અર્પણ, ભેટ કરવાની ક્રિયા (૨) અર્પણ-ભેટનો પદાર્થ. (૩) સેવા-પૂજાની સામગ્રી-ફૂલ-નૈવેદ્ય વગેરે.

**ઉપહાર-પ્રતિ** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પ્રતિ³'.] ભેટ આપવાની ગ્રંથની નકલ, 'કૉમ્પ્લિમેન્ટરી કૉપી'

**ઉપ-હાસ** પું. [સં.] વ્યંગ-હાસ્ય, ટોળ કરનારું હાસ્ય. (૨) મશ્કરી, હાંસી, મજાક, ટોળ. (૩) કટાક્ષોક્તિ, 'સૅટાયર'

**ઉપહાસ-કથા** સ્ત્રી. [સં.] હાસ્ય ઉપજાવનારી વ્યંગ-કથા, 'સૅટાયર'

**ઉપહાસ-કવિ** પું. [સં.] કટાક્ષ કરતી કવિતા આપનારો કવિ

**ઉપહાસ-કાવ્ય** સ્ત્રી. [સં.] વ્યંગ-કવિતા

**ઉપહાસ-ચિત્ર** ન. [સં.] ઠઠ્ઠા-ચિત્ર, રમૂજ-ચિત્ર, નર્મચિત્ર, 'કાર્ટૂન'

**ઉપહાસ-ચિત્રકાર** વિ. [સં.] ઠઠ્ઠા-ચિત્ર ચીતરનાર, 'કાર્ટૂનિસ્ટ'

**ઉપહાસ-જનક** વિ. [સં.] ઉપહાસ કરાવનારું

**ઉપહાસ-પાત્ર** વિ. [સં.] ઉપ-હાસ થવા યોગ્ય, ઉપ-હસનીય

**ઉપહાસ-વિકૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] કાવ્ય વગેરેની રચનામાંથી ઊભું થતું અતિચિત્ર, અતિરેખ વર્ણન, ઢોંગ-સોંગ, વ્યુપ-હાસક, 'કૅરિકૅચર'

**ઉપહાસાત્મક** વિ. [+ સં. आत्मन् + क] ઉપ-હાસથી ભરેલું

**ઉપહાસાસ્પદ** વિ. [+ સં. आस्पद ન.] ઉપ-હાસને લાયક, મશ્કરી થવા યોગ્ય, ઉપ-હસનીય

**ઉપહાસિકા** સ્ત્રી. [સં.] જેમાં હાસ્ય રસની પ્રધાનતા છે તેવી નાટિકા, 'કૉમેડી' (રા.વિ.)

**ઉપ-હાસ્ય** વિ. [સં.] ઉપ-હસનીય, ઉપહાસ-પાત્ર. (૨) ન. જુઓ 'ઉપ-હાસ.'

**ઉપ-હિત** વિ. [સં.] નજીકમાં મૂકેલું, પાસે આવીને રહેલું, જોડાજોડ રહેલું. (૨) ઉપાધિવાળું. (વેદાંત.)

**ઉપંગ** (ઉપઙ્ગ) ન. એક જાતનું દેશી વાદ્ય, નસ-તરંગ

**ઉપાકર્મ** ન. [સં.] દ્વિજોને ચાતુર્માસની સમાપ્તિએ વેદપાઠ શરૂ કરવાની ક્રિયા. (૨) શ્રાવણ સુદિ પૂનમે જનોઈ બદલવાનો વિધિ (ઋગ્વેદીઓને શ્રવણ નક્ષત્ર જોઇયે; સામવેદીઓ ભાદરવા સુદિ ત્રીજે આ વિધિ કરે છે.)

**ઉપાક્ષ** પું. [સં. उप+अक्ष] જેને લીધે મોટી ધરી ફરી શકે તેવી નાની ગૌણ ધરી, 'માઇનોર એક્સલ'

**ઉપાખ્ય** વિ. [સં. उप+आख्या, ખાસ કરીને બ. વ્રી. સમાસના ઉત્તર પદમાં-'શુક્લોપાખ્ય' વગેરે] ઉપનામ કે અવટંકવાળું

**ઉપાખ્યાન** ન. [સં. उप+आख्यान] આખ્યાનના નિરૂપણ-દૃષ્ટાંતરૂપે અથવા અન્ય નિમિત્તથી આવતી ઉપ-કથા,

આડ-કથા, 'એપિસોડ' (ખાસ કરીને મહાભારત જેવી આખ્યાન-કથા(ઐતિહ્યમૂલક કથાનક)માં .વચ્ચે વચ્ચે આવતી આડ-કથાઓ માટે આ સંજ્ઞા વપરાઈ છે.)

**ઉપાગ્ર** ન. [સં. उप+अग्र] ટોચ કે છેડાની નજીકનો ભાગ

**ઉપાઘ્રાણ** ન. [સં. उप+आ-घ्राण] સૂંઘવાની ક્રિયા. (૨) ચૂમવાની ક્રિયા

**ઉપાચાર્ય** પું. [સં. उप + आचार्य] મુખ્ય આચાર્યની હાથ-તળેનો આચાર્ય, 'વાઇસ-પ્રિન્સિપાલ'

**ઉપાડ** પું. [જુઓ 'ઉપાડવું'.] આરંભ, શરૂઆત. (૨) ઉપસાટ, સોજો. (૩) ભરાઉપણું. (૪) મૂકેલાં નાણાંમાંથી રકમ ઉપાડવાપણું. (૫) વેચાણના પદાર્થોમાંથી થતું વેચાણ, ખપત, ઉઠાવ

**ઉપાડ-અધિકારી** પું. [+સં., પું.] બૅંક વગેરેમાંથી ઉપાડ કરવાની સત્તા ધરાવનારો અમલદાર, 'ડ્રૉઇંગ ઑફિસર'

**ઉપાડ-મેલ** (-ડ્ય...-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉપાડવું' + 'મેલવું'.] ઉપાડવું અને મૂકવું એ, લે-મેલ, લે-મૂક

**ઉપાડવું** પ્રે., સ. ક્રિ. જુઓ 'ઊપડવું'માં. (૨) બૅંકમાંથી નાણાં મેળવવાં. **ઉપડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉપડાવવું** પુનઃપ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉપડાવવું, ઉપડાવું** જુઓ 'ઉપાડવું'માં.

**ઉપાડો** પું. સં. [उत्पाटक->उप्पाडअ-] ઉત્પાત, ઉપદ્રવ, ધાંધલ. (૨) નિર્વંશ જવો એ. [**૦ કરવો, ૦ કાઢવો** (રૂ.પ્ર.) ખેતરમાં બેસી રપટો કરિયું વગેરે કાઢતાં એમાં ભરાતો કચરો સાફ કરવો. **૦ ઝાલવો** (રૂ. પ્ર.) બીજાને ઘણી ઉપાધિ કરવી. **૦ લેવો** (રૂ. પ્ર.) કલેશ કંકાસ કરવો, ધાંધલ મચાવવું]

**ઉપાત્ત** વિ. [સં. –उप+आत्त., ખાસ કરીને સમાસના ઉત્તર-પદે; જેમકે 'પ્રસંગોપાત્ત'] પ્રાપ્ત, આવી મળેલું. (૨) ઉઠાવેલું, ઉપાડેલું

**ઉપાત્ત-શસ્ત્ર** વિ. [સં.] હથિયારથી સજ્જ થયેલું

**ઉપાદાન** ન. [સં. उप+आदान] ગ્રહણ, સ્વીકાર. (૨) સમાવેશ. (૩) અવયવ, ઘટક, 'કૉન્સ્ટિટ્યુઅન્ટ'. (૪) કાર્યનું એવું કારણ કે જે કાર્યમાં ઓતપ્રોત રહેલું હોય, સમવાયી કારણ. (વેદાંત.) (૫) સુખના સાધનનું જ્ઞાન. (તર્ક.) [કૉઝ' (રા. વિ.)

**ઉપાદાન-કારણ** ન. [સં.] સમવાયી કારણ, 'મેટીરિયલ

**ઉપાદાન-લક્ષણા** સ્ત્રી [સં.] વાચ્યાર્થ નથી ગુમાવ્યો એવી રીતે લક્ષણાનો સંબંધ, અજહત્સ્વાર્થા લક્ષણા. (કાવ્ય.)

**ઉપાદાન-વસ્તુ** સ્ત્રી. [સં., ન.] ઉપાદાન તરીકે રહેલો મૂલ પદાર્થ, 'મેટીરિયલ' (આ.બા.)

**ઉપાદાન-સ્કંધ** (-સ્કન્ધ) પું. [સં.] રૂપ વેદના સંજ્ઞા સંસ્કાર અને વિજ્ઞાન એવા વાસનાવાળા પાંચ સ્કંધોમાંનો પ્રત્યેક સ્કંધ. (બૌદ્ધ.)

**ઉપાદેય** વિ. [સં. उप+आ-देय] સ્વીકારી શકાય તેવું, લઈ શકાય તેવું, સ્વીકાર્ય. (૨) પસંદ કરવા લાયક. (૩) (લા.) પ્રશસ્ત, ઉત્તમ

**ઉપાદેય-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] ઉપાદેયપણું

**ઉપાધિ** સ્ત્રી [સં. उप+आधि, પું.] બહારથી આવી પડેલી મુશ્કેલી, 'ઍક્સિડન્ટ' (મ.ન.) .(૨) પીડા, આપદા. (૩) પંચાત. (૪) બાહ્ય લક્ષણ કે ચિહ્ન. (૫) ખાસ લક્ષણ, ગુણધર્મ. (૬) પદવી, ખિતાબ, ઇલકાબ. (૭) અટક, અવટંક. (૮) ઉપ-નામ, તખલ્લુસ. [**૦ માં આવવું, ૦માં આવી પડવું** (રૂ. પ્ર.) મુશ્કેલીમાં મુકાવું. **૦ માં પડવું** (રૂ.પ્ર.) પંચાત કરવી. **૦ વળગવી** (રૂ.પ્ર.) નકામી તકલીફ કે લફરું આવી પડવું. **૦ વહોરવી** (-વોઃરવી) (રૂ.પ્ર.) આપત્તિનો ભોગ બનવું]

**ઉપાધિ-જન્ય** વિ. [સં.] આપત્તિને લઈને ઊભું થાય તેવું, આપદા કરાવનારું [-રિલેટિવિટી' (પ્રે.ભ.)

**ઉપાધિ-તંત્ર-તા** (-તન્ત્રતા) સ્ત્રી. [સં.] સાપેક્ષતા, અનુબદ્ધત્વ,

**ઉપાધિ-દાન** ન. [સં.] પદવી-પ્રદાન, પદવી આપવાની ક્રિયા

**ઉપાધિ-ધારી** વિ. [સં., પું.] પદવી-ધર

**ઉપાધિ-પત્ર** પું., ન. [સં., ન.] પદવી આપ્યાનું પ્રમાણપત્ર, 'ડિગ્રી-સર્ટિફિકેટ'

**ઉપાધિ-ભૂત** વિ. [સં.] ઉપાધિ-રૂપ થઈ પડેલું

**ઉપાધિ-રહિત** વિ. [સં.] સર્વ પ્રકારની ઉપાધિથી મુક્ત, ઉપાધિ વિનાનું [અધ્યારુ

**ઉપાધિયો** પું. [સં. उपाध्याय] શિક્ષક (જૂની પદ્ધતિનો),

**ઉપાધિ-રૂપ** વિ. [સં.] ઉપાધિમય [થિયરી'

**ઉપાધિ-વાદ** પું. [સં.] સાપેક્ષતાનો સિદ્ધાંત, 'રિલેટિવિટી

**ઉપાધ્યક્ષ** પું. [સં. उप+अध्यक्ष] સભાનું સંચાલન કરનાર અધ્યક્ષની સહાયમાં કામ કરનાર ગૌણ અધ્યક્ષ, 'વાઇસ-ચેરમૅન.' (૨) લોકસભાના કે વિધાનસભાના અધ્યક્ષથી તરતના ઊતરતા દરજ્જાનો અધ્યક્ષ, 'ડેપ્યુટી સ્પીકર'. (૩) ઉપ-નિયામક, 'ડેપ્યુટી ડિરેક્ટર'. (૪) મહાશાળામાં તે તે વિષયના મુખ્ય અધ્યાપક નીચેનો અધ્યાપક

**ઉપાધ્યાપક** પું. [સં. उप+अध्यापक] મહાશાળામાંના તે તે વિષયના મુખ્ય અધ્યાપકનો સહાયક અધ્યાપક, વ્યાખ્યાતા, 'લેક્ચરર'

**ઉપાધ્યાય** પું. [સં. उप+अध्याय-શિક્ષણદાતા] (સર્વસામાન્ય) શિક્ષક, શિક્ષણ આપનાર શિક્ષક. (૩) 'ફેલો'. (૪) જૈનોમાં શાસ્ત્ર શીખવનાર સાધુને આપવામાં આવતી એવી ઉપાધિ ધરાવનાર સાધુ. (જૈન.)

**ઉપાધ્યાય-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] શિક્ષકનો ધંધો. (૨) શિક્ષકના ભરણપોષણ માટે બાંધી આપવામાં આવેલું અનાજ વગેરેના રૂપનું વેતન

**ઉપાધ્યો** જુઓ 'ઉપાધિયો.'

**ઉપાન**[1] ન. [સં. उपानह्, પું.] પગરખું, જોડો, ખાસડું

**ઉપાન**[2] ન. મકાનની આંટ

**ઉપાય** પું. [સં.उप+आय] ઇલાજ. (૨) યુક્તિ, તદબીર. (૩) ચિકિત્સા. [**૦ ચાલવો** (રૂ.પ્ર.) કરેલા ઉપાયની સફળતા થવી. **૦ લેવો** (રૂ.પ્ર). યુક્તિ અજમાવવી. (૨) ઉપચાર કરવા] [રાજનીતિના ચાર પ્રકાર

**ઉપાય-ચતુષ્ટય** ન. [સં.] સામ દામ દંડ અને ભેદ એ

**ઉપાય-જ્ઞ** વિ. [સં.] ઉપાયનું જ્ઞાન ધરાવનાર

**ઉપાયન** ન. [સં. उप + अयन] નજરાણું, ભેટ-સોગાદ (રાજા મહારાજાઓને આપવામાં આવતું તે). (૨) નજરાણા-ભેટ

સોગાદનો તે તે પદાર્થ
**ઉપાયું** વિ. [સં. उत्पादितक- > પ્રા. उप्पाइयअ-] ઉત્પન્ન કર્યું. (જૂ. ગુ. નું ભૂતકાળે રૂપ)
**ઉપાર્જક** વિ. [સં. उप + अर्जक] ઉપાર્જન કરનાર, કાંઈક પણ ધંધો કરી નાણું પેદા કરનાર યા મહેનત કરી વિદ્યા મેળવનાર [કમાઈ, કમાણી
**ઉપાર્જન** ન. [સં. उप + अर्जन] કમાવું એ, મેળવવું એ,
**ઉપાર્જનીય** વિ. [સં. उप + अर्जनीय] ઉપાર્જન કરવા જેવું, કમાઈથી મેળવવા જેવું [કમાઈ ને મેળવવું
**ઉપાર્જવું** સ. ક્રિ., [સં. उप + अर्ज् તત્સમ] ઉપાર્જન કરવું,
**ઉપાર્જિત** વિ. [સં. उप + अर्जित] જેનું ઉપાર્જન કરવામાં આવ્યું છે તેવું, કમાઈ ને મેળવેલું. (૨) વારસામાં મળેલું
**ઉપાલંભ** (-લમ્ભ) [સં. उप + आ-लम्भ] શિખામણ કે ઠપકા-રૂપે કાંઈ કહેવું એ, ઠપકો
**ઉપાવવું** જુઓ 'ઉપાવું[૨]'માં.
**ઉપાવું[૧]** અ. ક્રિ. [સં. उप+आ-पा ના વિકાસમાં] (ખાસ કરીને બકરીનું) ઋતુમાં આવવું
**ઉપાવું[૨]** અ. ક્રિ. [ જુઓ 'ઉપાયું' ઉપરથી ધાતુરૂપ] ઉત્પન્ન થવું. **ઉપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉપાશ્રય** પું. [સં. उप + आश्रय] ખાસ કરીને જૈન સાધુ-સાધ્વીઓ વગેરેને માટેનું આશ્રયસ્થાન, અપાસરો, શ્રાવક શ્રાવિકાઓ જ્યાં જઈ ધર્મધ્યાન કરે તેવું સ્થાન, પૌષધશાળ
**ઉપાશ્રિત** વિ. [સં. उप + आश्रित] જેનો આશરો લેવામાં આવ્યો હોય તેવું. (૨) આશરે આવીને રહેલું, આશ્રિત
**ઉપાસક** વિ. [સં. उप + आसक] ઉપાસના કરનાર
**ઉપાસન** ન., -ના સ્ત્રી. [સં. उप + आसन,-ना] આરાધના સેવા ભક્તિ આદિથી કરવામાં આવતી ધ્યાન વગેરે પ્રક્રિયા
**ઉપાસની** વિ. [+ ગુ. 'ઈ.' ત.પ્ર.] ઉપાસક
**ઉપાસનીય** વિ. [સં. उप + आसनीय] ઉપાસના કરવા-કરાવા જેવું, ઉપાસ્ય
**ઉપાસવું** સ. ક્રિ. [સં. उप-आस् પાસે બેસવું, તત્સમ] ઉપાસના કરવી, આરાધવું. (૨) (લા.) ખૂબ વાપરવું. (૨) (૩) નોકરી કરવી, ખિદમતમાં રહેવું. **ઉપાસાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉપાસાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [ભાથો
**ઉપાસંગ** (-સઙ્ગ) પું [સં. उप + आ-सङ्ग] બાણ રાખવાનો
**ઉપાસાવવું, ઉપાસાવું** જુઓ ઉપાસવું'માં.
**ઉપાસિકા** સ્ત્રી. [સં. + उप + आसिका] ઉપાસના કરનારી, ખિદમત કરનારી (સ્ત્રી) [કરવામાં આવી છે તેવું
**ઉપાસિત** વિ. [સં. उप + आसित] જેની ઉપાસના-ખિદમત
**ઉપાસિતવ્ય** વિ. [સં. उव + आसितव्य] ઉપાસના કરવા જેવું, ઉપાસનીય, ઉપાસ્ય [કરનાર
**ઉપાસી** વિ. [સં. उप + आसीन ] ઉપાસક, ઉપાસના
**ઉપાસ્ત્ર** ન. [સં. उप + अस्त्र દૂર ફેંકવાનું હથિયાર] તે તે નાનું હથિયાર, સહાયક નાનું હથિયાર [હાડકું
**ઉપાસ્થિ** ન. [સં. उप + अस्थि] નાનું કાચું યા તરુણ
**ઉપાસ્ય** વિ. [સં. उप + आस्य] ઉપાસના કરવા જેવું, ઉપાસિતવ્ય. (૨) ઇષ્ટ (દેવ-દેવી તે તે વિભૂતિ)
**ઉપાસ્ય-દેવ** પું. [સં.] ઉપાસના કરવા માટેનો ઇષ્ટદેવ
**ઉપાસ્ય-ભાવ** પું. [સં.] ઇષ્ટદેવ તરફની પૂજ્યતાની લાગણી
**ઉપાસ્ય-ભેદ** પું. [સં.] કયા દેવની ઉપાસના કરવી એ વિશેનો મતભેદ ['હેનોથી-ઝમ' (ચં. ન.)
**ઉપાસ્યશ્રેષ્ઠતા-વાદ** પું. [સં.] એકદેવ-વાદ, એકેશ્વર-વાદ,
**ઉપાસ્યશ્રેષ્ઠતાવાદી** વિ. [સં, પું.] ઉપાસ્યશ્રેષ્ઠતા-વાદમાં માનનાર, એકેશ્વરવાદી, 'હેનોથીઇસ્ટ' (ચં. ન.)
**ઉપાસ્ય-સાક્ષાત્કાર** પું. [સં.] પોતાના ઇષ્ટદેવનો પોતાને થયેલો સાક્ષાત્ અનુભવ. (૨) રહસ્યવાદ, 'મિસ્ટિસિઝમ' (ન. દે) [ ઇષ્ટદેવ અને એનો ભક્ત
**ઉપાસ્યોપાસક** વિ. [+ સં. उपासक] ઉપાસ્ય અને ઉપાસક,
**ઉપાહાર** પું. [સં. उप + आहार] હળવો ખોરાક, નાસ્તો (જેમાં પૂરું જમણ નથી.)
**ઉપાહાર-ગૃહ** ન. [સં.] ચા-પાણી નાસ્તો વગેરે પૂરું પાડ-નારું સ્થળ, 'હોટેલ,' 'રેસ્ટોરાં' 'કેન્ટિન', 'કાફેટેરિયા'
**ઉપાંગ** (ઉપાઙ્ગ) ન. [સં. उप + अङ्ग] અંગનું અંગ, ગૌણ અંગ, હરકોઈ નાનું અંગ. (૨) પેટા-વિભાગ. (૩) પુરવણીની પુરવણી. (૪) વેદનાં અંગોને પૂરક એવાં પુરાણ ન્યાય મીમાંસા અને ધર્મશાસ્ત્રમાંનું તે તે શાસ્ત્ર. (૫) જૈન બાર અંગ -સૂત્રગ્રંથો ઉપરાંતના આગમ-ગ્રંથોમાંનો તે તે. (જૈન). (૬) ક્રિ.વિ. [સં.] નજીક, પાસે
**ઉપાંગ-લલિતા** (ઉપાઙ્ગ-) સ્ત્રી. [સં.] આષાઢ સુદિ પાંચમને દિવસે જેનું વ્રત કરવામાં આવે છે તે દેવી. (સંજ્ઞા.)
**ઉપાંગ-વિરોધ** (ઉપાઙ્ગ-) પું. [સં.] સર્વદેશ વિધાન અને એકદેશ વિધાન તેમજ સર્વદેશ નિષેધ અને એકદેશ નિષેધ વચ્ચેની વિરુદ્ધતા, 'સબ-ઑલ્ટર્ન ઑપોઝિશન' (મ. ન.) (તર્ક.) [ધાર, કોર, કિનાર
**ઉપાંત** (ઉપાન્ત) પું. [સં. उप + अन्त] નજીકનો છેડો. (૨)
**ઉપાંત્ય** (ઉપાન્ત્ય) વિ. [સં. उप + अन्त्य] તદ્દન છેલ્લે આવેલાની પહેલાંનું, 'પેનલ્ટિમેઇટ' [બેપરવા, લાપરવા
**ઉપેક્ષક** વિ. [સં. उप + ईक्षक] ઉપેક્ષા કરનારું, બેદરકાર,
**ઉપેક્ષણ** ન. [સં. उप + ईक्षण] ઉપેક્ષા, બેદરકારી, બેપરવાઈ [ઉપેક્ષ્ય
**ઉપેક્ષણીય** વિ. [સં. उप + ईक्षणीय] ઉપેક્ષા કરવા જેવું,
**ઉપેક્ષવું** સ. ક્રિ. [સં. उप + ईक्ष्, તત્સમ] ઉપેક્ષા કરવી, બેદરકારી બતાવવી. **ઉપેક્ષાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉપેક્ષાવવું** પ્રે. સ. ક્રિ.
**ઉપેક્ષા** સ્ત્રી. [સં. उप + ईक्षा] બેદરકારી, બેપરવાઈ, લા-પરવાઈ. (૨) ઉદાસીનતા, વિરક્તિ. (૩) નિઃસ્પૃહતા. (૪) મધ્યસ્થ ભાવ, શત્રુ તરફ સરખી લાગણી હોવાપણું. (યોગ.) (૫) અનાદર, તિરસ્કાર
**ઉપેક્ષાવવું, ઉપેક્ષાવું** જુઓ 'ઉપેક્ષવું'માં.
**ઉપેક્ષિત** વિ. [સં. उप+ईक्षित] જેની ઉપેક્ષા કરવામાં આવી છે તેવું [-કરાવા જેવું
**ઉપેક્ષ્ય** વિ. [સં. उप + ईक्ष्य] ઉપેક્ષણીય, ઉપેક્ષા કરવા-
**ઉપેંદ્ર** (ઉપેન્દ્ર) પું. [સં. उप + इन्द्र] પૌરાણિક આખ્યા-યિકા પ્રમાણે અદિતિના પુત્ર ઇંદ્ર પછી અદિતિમાં જન્મેલો વિષ્ણુનો અવતાર, વામન
**ઉપેંદ્રવજ્રા** (ઉપેન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] ત્રિષ્ટુભ વર્ગનો અગિયાર

અક્ષરોનો સાહિત્યકાલીન ગણમેળ છંદ. (પિં.) [પરણેલું
ઉપોઢ વિ. [સં. उप + ऊढ] નિકટ આવી રહેલું. (૨)
ઉપોદ્ઘાત પું. [સં. उप + उद्-घात] આરંભ, શરૂઆત. (૨) ગ્રંથમાંનાં વિષય રૂપ ઉપયોગ વગેરે આંતરિક બાબતોનો પરિચય આપતો મુખબંધ, પ્રાસ્તાવિક, 'ઇન્ટ્રોડક્શન' ('પ્રસ્તાવના'માં સંગત બહારનું પણ હોઈ શકે, 'ઉપોદ્ઘાત' સામાન્ય રીતે અંદરનાનો પરિચય આપે.) (૩) નાટય-રચનામાં આરંભમાં ચોક્કસ પ્રકારની પ્રસ્તાવના આપતો સૂત્રધાર નટી વગેરેનો સંવાદવાળો નાંદી પછીનો અને અંકારંભ પહેલાંનો ભાગ. (નાટ્ય.)
ઉપોષણ ન. [સં. उप + उषण] ઉપવાસ
ઉપોસથ પું. [સં. उपवसथ > પાલિ તત્સમ] ઉપવાસનું વ્રત. (બૌદ્ધ.) (૨) ઉપવાસનો દિવસ. (બૌદ્ધ.) (૩) ધાર્મિક આજ્ઞા પ્રમાણેનું વર્તન. (બૌદ્ધ.)
ઉફડકવું અ. ક્રિ. [રવા.] ફડકીને જાગી જવું. ઉફડકાવું ભાવે., ક્રિ. ઉફડકાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
ઉફડકાવવું, ઉફડકાવું જુઓ 'ઉફડકવું'માં. [ગભરાટ
ઉફડકો પું. [જુઓ 'ઉફડકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ફડકો,
ઉફણાવવું જુઓ 'ઊફણવું'માં.
ઉફરકું, -ડું વિ. [જુઓ 'ઊફરું' + ગુ. 'ક'-'ડ' સ્વાર્થે] ત. પ્ર.] વરસાદ પડ્યા પછી તરત સુકાઈ જાય તેવું (જમીનનું તળ) [એ, હુંપણું, મગરૂરી
ઉફરાટ પું. [જુઓ 'ઊફરું' + ગુ. 'આટ' ત. પ્ર.] ગર્વ કરવો
ઉફરાટ-સુફરાટ ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઉફરાટ,' દ્વિર્ભાવ.] આગળ પાછળ [ઉપરનું
ઉફરાટિયું વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઉપર-ટપકેનું, ઉપર-
ઉફરા(-રાં)ટું વિ. [જુઓ 'ઊફરું' દ્વારા.] પાસાભેર રહેલું. (૨) બાજુ ઉપરનું. (૩) અવળું, ઊંધું. (૪) ઊભું. (૫) સામે રહેલું, (૬) પરાઙ્મુખ. (૭) અળગું, દૂર રહેલું
ઉફરાટો પું. [જુઓ 'ઉફરાટ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) શત્રુ, દુશ્મન
ઉફરાંટવું અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઉફરાંટ', -ના-ધા.] પાસું ફેરવવું, બાજુ બદલવી. (૨) મોં ફેરવવું. ઉફરાંટાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઉફરાંટાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
ઉફરાંટાવવું, ઉફરાંટાવું જુઓ 'ઉફરાંટવું'માં.
ઉફરાંટિયું ન. [જુઓ 'ઉફરાંટું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) લખેલા કાગળની સામેની બાજુ
ઉફરાંટિયો પું. [જુઓ 'ઉફરાંટિયું'.] (લા.) ભય, બીક, ધાસ્તી
ઉફરાંટું જુઓ 'ઉફરાટું'.
ઉફરાંટો પું. [જુઓ 'ઉફરાટો.'] લોચો ખાવો એ. (૨) ફરી જવાપણું. (૩) ધ્રુજારો, કંપ. (૪) જુસ્સો, આવેશ. (૫) (લા.) પવનનો ઝપાટો. (૬) વિવાહની દક્ષિણા, પડવાડ
ઉફળાવવું જુઓ 'ઊફળવું'માં.
ઉફંટાઈ (ઉફણટાઈ) સ્ત્રી. ઉફરાંટ, હુંપદ, મગરૂરી
ઉફંડાઈ (ઉફણડાઈ) સ્ત્રી. મોટાઈ, બડાઈ, (૨) (લા.) હલકાઈ
ઉફાણ, -ણો પું. [જુઓ 'ઊફણવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઊકળીને ઊભરાવું એ. (૨) (લા.) ઊભરો, આવેશ, જોશ
ઉફાળ, -ળો પું. [જુઓ ઊફળવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઉછાળો, ઊભરો. (૨) (લા.) આવેશ, વેગ, જોશ, ઉફાણો
ઉફાંત(-દ) (-ત્ય, -દ્ય) સ્ત્રી. તોફાન, મસ્તી. (૨) ઉડાઉપણું, ખર્ચાળપણું. (૩) (લા.) મોટાઈ અને શ્રીમંતાઈનો આડંબર. (૪) હુંપદ, મગરૂરી [ઉફાંત(-દ) ભરેલું વર્તન
ઉફાંત(-દ)-વેડા (-ત્ય-, -દ્ય-) પું., બ. વ. [+ જુઓ 'વેડા.']
ઉફાંદી, -દિયું વિ. [જુઓ 'ઉફાંદ' + ગુ. 'ઈ'-'ઇયું' ત.પ્ર.] ઉફાંદ કરનારું [મેળ, ઊલટીની ખણસ
ઉબકલો પું. [જુઓ 'ઊબક' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઊબકો,
ઉબકાવવું જુઓ 'ઊબકવું'માં.
ઉબગાવવું જુઓ 'ઊબગવું'માં.
ઉબચુબાવવું, ઉબચુબાવું જુઓ 'ઉબચૂબવું'માં.
ઉબચૂબવું અ. ક્રિ. [રવા.] છેલ્લા શ્વાસ ખાવા. (૨) પાણીમાં ડૂબતાં ગળકાં ખાવાં. ઉબચુબાવું ભાવે., ક્રિ. ઉબચુબાવવું પ્રે., સ. ક્રિ. [ચોળવાનો પ્રવાહી લેપ, ઉપટણ
ઉબટણ ન. [સં. उद्वर्तन > પ્રા. उव्वट्टण] શરીર ઉપર
ઉબટાણ ન. [જુઓ 'ઊબટવું' + ગુ. 'આણ' કૃ. પ્ર.] બટાઈ ગયાની વાસ, ફીતરી ગયાની ગંધ. (૨) ફૂગ વળવી એ, ઉબાઈ જવું એ. (૩) સડી જવું એ
ઉબટાવવું જુઓ 'ઊબટવું'માં.
ઉબ(-મ)ડિયું ન. [જુઓ 'ઊબ(-મ)ડું + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] પાપડી વગેરેને માટલામાં મૂકી અને મોં બંધ કરી બાફવા-પણું. (૨) એવી રીતે તૈયાર થયેલું ઊંધિયું
ઉબડુબાવવું, ઉબડુબાવું જુઓ 'ઉબડૂબવું'માં.
ઉબડૂબવું અ. ક્રિ. [રવા.] પાણીમાં ડૂબતાં ગળકાં ખાવાં. (૨) છેલ્લા શ્વાસ લેવા. ઉબડુબાવું ભાવે., ક્રિ. ઉબડુબાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
ઉબરણું ન. [ગ્રા.] તવેથો
ઉબરાઉ પું. સપાટી
ઉબરાવવું સ. ક્રિ. બચતમાં રાખવું. ઉબરાવાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઉબરાવાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
ઉબરાવાવવું, ઉબરાવાવું જુઓ 'ઉબરાવવું'માં.
ઉબલક(-ખ) જુઓ 'ઉપલક'.
ઉબસાવવું જુઓ 'ઊબસવું'માં.
ઉબળાવવું જુઓ 'ઊબળવું'માં.
ઉબળકો પું. [જુઓ 'ઊબળવું' દ્વારા.] (લા.) ઉમળકો
ઉબાટ પું. [જુઓ 'ઊબટવું'.] ઉબાવાથી થતી ફૂગ, ઊબ. [૦ લાગવો, ૦ વળવો (રૂ. પ્ર.) ફૂગ વળવી]
ઉબાડિયું[1] ન. ઉબડિયું, ઊંધિયું
ઉબાડિયું[2] જુઓ 'ઊંબાડિયું'.
ઉબાણ ન. અવરજવરનો જાહેર રસ્તો છોડી આડે રસ્તે જવું એ. (૨) ખેતરની હદ બતાવવા કરવામાં આવતો માટીનો ઢગલો, બાણ. (૩) ક્રિ. વિ. આડકેટ રસ્તે, ટૂંકા આડ-રસ્તે [(૩) વિરુદ્ધ, સામેનું
ઉબાન વિ. [હિં.] જુઓ 'ઉબાણ.' (૨) છાતી-ચલું, બહાદૂર.
ઉબાર પું. [જુઓ 'ઉબારવું'.] છુટકારો, ઉદ્ધાર, ઉગાર. (૨) વધારો. (૩) સિલક. (૪) ઝેરી હવા, 'કાર્બોનિક ઍસિડ ગૅસ'. (૫) ન. ગર્ભ. (૬) બાળક
ઉબારવું સ. ક્રિ. છુટકારો કરવો, ઉદ્ધારવું, ઉગારવું. (૨)

સ્વતંત્ર કરવું. (૩) મારવું. **ઉખારાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉખારાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉખારાવવું, ઉખારાવું** જુઓ 'ઉખારવું'માં.

**ઉખારું** વિ. [જુઓ 'ઉખારવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] આતુર. (૨) આવેશવાળું

**ઉખાવવું** જુઓ 'ઊખવું'માં. (૨) ઊગે એમ કરવું. (૩) વાળવું

**ઉખાવું** જુઓ 'ઊખવું'માં. [ઓખાળ

**ઉખાળ** પું. [જુઓ 'ઓખાળો'.] ઊભરો, ઉફાણો. (૨) બળતણ,

**ઉખાળવું** જુઓ 'ઊખળવું'માં.

**ઉખાળી** પું. છિનાળું, વ્યભિચાર, જાર-કર્મ

**ઉખાળું** ન. તાપોડિયું, નાની ફોડકી. (૨) ગૂમડું

**ઉખાળો** પું. [જુઓ 'ઓખાળો.'] ઊભરો, ઉફાણો. (૨) ઉશ્કેરણી. (૩) ગરબડ, તોફાન. (૪) બાફ, ઉકળાટ. (૫) ભડકો. (૬) હોબાળો, રોષ. (૭) હવા ભરી આકાશમાં ચડાવેલું નાનું બલૂન, ગબારો. (૮) ચર્ચા. (૯) એક જણથી ઉપાડી શકાય તેટલો ઘાસ કે કાંટાનો ભારો. (૧૦) છાણાં વગેરેનું એકી સાથે સળગાવવાપણું. (૧૧) માલ-સામાન, ઘર-સામાન. [૦ **આવવો** (રૂ. પ્ર.) ઊભરાવું. ૦ **ઊઠવો** (રૂ. પ્ર.) તોફાન મચવું]

**ઉખેકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ઊલટી કરવી. (૨) તજી દેવું, કાઢી મૂકવું. **ઉખેકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉખેકાવવું**, પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉખેકાવવું, ઉખેકાવું** જુઓ 'ઉખેકવું'માં.

**ઉખેટ** પું. ઉવાટ, આડો રસ્તો

**ઉખેટવું** સ. ક્રિ. ઉલ્લંઘવું, ઉવેખવું. **ઉખેટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉખેટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉખેટાવવું, ઉખેટાવું** જુઓ 'ઉખેટવું'માં.

**ઉખેડિયો** પું. ઊબકો, ઊલટી, ઓક

**ઉખેતર** ન. ઉનાળામાં કૂવાનું પાણી પાઈ કરેલો પાક, પીત. (૨) ગૌરવ. (૩) લગ્નમાં આવેલા પરોણાઓને રજા આપવી; વિદાયગીરી [આવતી કાંસ, કસવાડો

**ઉખેર** (-રય) સ્ત્રી. હળમાં ફેશને સખત બેસાડવા મારવામાં

**ઉખેલ** જુઓ 'ઉવેલ'. [આંકડી

**ઉખેલો** પું. ચૂંક સાથે ઝાડાની થતી હાજત. (૨) ચૂંક,

**ઉખે(-ખ્ખે)ળવું** સ. ક્રિ. વળ ઉતારવો, ઉખેળવું. (૨) વાવેલું ઉખેડી નાખવું. (૩) છોલામાંથી ચોખાને છૂટા પાડવા, છડવું. (૪) ખોતરવું. (૫) તાણવું, આમળવું. (૬) ગઈ ગુજરી સંભારવી. (૭) રોગ ફરીથી થાય એમ કરવું. **ઉખે(-ખ્ખે)ળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉખે(-ખ્ખે)ળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉખે(-ખ્ખે)ળાવવું, ઉખે(-ખ્ખે)ળાવું** જુઓ 'ઉખેળવું'માં.

**ઉભગાવવું** જુઓ 'ઊભગવું'માં.

**ઉભજાવવું** જુઓ 'ઊભજવું'માં.

**ઉભડ(-ડૂ)ક** [જુઓ 'ઊભું' દ્વારા.] ઢાંઢું જમીનને સ્પર્શ ન કરે એવી રીતે બેઠેલું. (૨) (લા.) અધ્ધરિયું, અંત આવ્યા વગરનું

**ઉભડાવવું**[1] જુઓ 'ઊભડવું'માં.

**ઉભડાવવું**[2] જુઓ 'ઉભાડવું'માં.

**ઉભડિયાત** વિ. [જુઓ 'ઊભડ' દ્વારા.] (લા.) ખેડૂત ન હોય તેવું અને ખેતીમાં સહાયક થાય તેવું (મજૂર), ઊભડ

**ઉભડિયું** વિ. [જુઓ 'ઊભડ' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઉભડક બેઠેલું. (૨) ઉભડિયાત, ઊભડ. (૩) ઉખડિયું, ઊંધિયું

**ઉભડિયો** પું. [જુઓ 'ઉભડિયું'.] ઉભડિયાત-ઊભડ મજૂર. (૨) ઘરની ખેતી ન હોય તેવો ભાડે લઈ ખેતી કરતો ખેડૂત. (૩) કાયમી રહેઠાણ વિનાનો માણસ. (૪) (લા.) સાધુ સંન્યાસી, બાવો સાધુ

**ઉભડૂક** જુઓ 'ઉભડક'.

**ઉભનોરી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊભું' અને 'ઊભનોરું'.] ઉભનોરા પ્રકારે બીજાના ઘરમાં જઈ રહેલી સ્ત્રી

**ઉભનોરું** વિ. [જુઓ 'ઊભું' દ્વારા.] સીધેસીધું, ઊભું. (૨) છૂટાછેટા થયા વિના કે કરેલા સગપણની ઉપરવટ થઈ બીજા સાથે ઘરઘાવવા કે પરણાવવામાં આવતું. (૩) ન. ઉભનોરા પ્રકારનું નાતરું

**ઉભય** વિ. [સં.] બે જણ, બેઉ, બંને

**ઉભય-ગુણ** વિ. [સં.], **-ણી** વિ. [સં., પું.] બંને ગુણ-ધર્મવાળું, 'ઍમ્ફોટેરિક' (અ. ત્રિ.) [ફરનારું

**ઉભય-ચર** વિ. [સં.] પાણી અને પૃથ્વી બંને ઉપર ચાલનારું-

**ઉભયતઃ** ક્રિ. વિ. [સં.] બેઉ બાજુથી. (૨) બેઉ રીતે

**ઉભયતઃપાશ** પું. [સં.] બેઉ બાજુનો ફાંસલો. 'ડાઇલેમા'

**ઉભયતઃપાશ(-શા)-રજ્જુ**, ૦**ન્યાય** પું. [સં.] બેઉ બાજુથી ફાંસલાનું દોરડું આવ્યું હોય એવો પ્રકાર, ઉભયતઃપાશ

**ઉભયતો આપત્તિ** સ્ત્રી. [સં. સંધિથી उभयत आपत्ति થાય, પરંતુ દ.બા.એ પ્રયોગ કર્યો છે.] જુઓ 'ઉભયતઃપાશા-રજ્જુ'.

**ઉભયતો-દંત** (-દન્ત) વિ. [સં., સંધિથી] બેઉ પડખે દાંત હોય તેવું (હાથી વગેરે પ્રાણી) [છે તેવું, શુકનિયાળ

**ઉભયતો-ભદ્ર** વિ. [સં., સંધિથી] બેઉ બાજુથી જેમાં કલ્યાણ

**ઉભયતો-મુખ** વિ. [સં., સંધિથી], **-ખી** વિ. [સં., પું.] બેઉ બાજુ મોઢું છે તેવું. (૨) (લા.) સજાગ

**ઉભયત્ર** ક્રિ. વિ. [સં.] બેઉ બાજુએ

**ઉભયથા** ક્રિ. વિ. [સં.] બેઉ રીતે

**ઉભયધર્મી** વિ. [સં., પું.] ચાલવાની અને ઊડવાની એમ બેઉ પ્રકારની શક્તિ ધરાવનારું

**ઉભયપક્ષી** વિ. [સં, પું.] સામસામેના બેઉ પક્ષોમાં રહેલું, દ્વિપક્ષી, 'બાઇ-લેટરલ'. (૨) બેઉ પક્ષોના લાભની વાત કરતું, દહીં-દૂધિયું

**ઉભયપદી** વિ. [સં., પું.] પરસ્મૈપદ અને આત્મનેપદ એવાં બેઉ પ્રકારનાં પદ ધરાવનારા ક્રિયાવાચક ધાતુઓમાંનો પ્રત્યેક (ધાતુ). (વ્યા.) ['ઍડ્વિઅર્ટ'

**ઉભયલક્ષી** વિ. [સં., પું.] બેઉ બાજુ ધ્યાન રાખનારું,

**ઉભય-લિંગ(૦ક)** (-લિઙ્ગ, ૦ક) વિ. [સં.], **ઉભય-લિંગી** (-લિઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] પુરુષ અને સ્ત્રી એમ બેઉ પ્રકારનાં લક્ષણ ધરાવનારું. (૨) બંને પ્રકારનાં ફૂલ બેસે તેવું. (વ. વિ.) (૩) પું. હીજડો, પાવૈયો, ફાતડો

**ઉભયવર્તી** વિ. [સં., પું.] બંને બાજુના સબંધવાળું, બંને બાજુનું, 'કૉન્કરન્ટ'

**ઉભયવિધ** વિ. [સં. + विधा, બ.વ્રી.] બેઉ પ્રકારનું

**ઉભય-સાધારણ, ઉભય-સામાન્ય** વિ. [સં.] બેઉ રાશિ

એટલે રકમ કે પરિમાણમાં હોય તેવું. (ગ.)
**ઉભયાત્મક** વિ. [ + સં. आत्मन्+क] બેઉ રૂપે રહેલું
**ઉભયાનુગામી** વિ. [ + સં. अनुगामी, પું.] જુઓ 'ઉભયપક્ષી'.
**ઉભયાનુમત** વિ. [ + સં. अनुमत ] બંને પક્ષોને માન્ય રહેલું
**ઉભયાન્વયી** વિ. [ + સં. अन्वयी, પું. ] બેઉ બાજુ સંબંધ ધરાવનારું, બેઉ વસ્તુને જોડનારું. (૨) કોઈ પણ બે પદો કે બે વાક્યોને જોડનારું (પદ)-(શબ્દો કે પદોના આઠ પ્રકાર પાડવામાં આવ્યા છે તેમાંનો આ એક પ્રકાર.) (વ્યા.)
**ઉભયાન્વિત** વિ.[ + સં. अन्वित ] બેઉ સાથે સંબંધ ધરાવ્યો હોય તેવું [બેઉ રીતે કામ આપનારું
**ઉભયાર્થ** વિ. [ + સં. अर्थ ] બેઉ બાજુના હેતુવાળું. (૨)
**ઉભયાલંકાર** (-લઙ્કાર વિ. [ + સં. अलंकार ] જેમાં શબ્દ અને અર્થ એ બેઉના અલંકાર છે તેવું (કાવ્ય વગેરે)
**ઉભયાલાપ** પું. [ + સં. आलाप ] બે વચ્ચેનો વાર્તાલાપ, સંવાદ, 'ડાયલોગ' (ન. ભો.) [ઓરડો
**ઉભરડો** પું. [ સં., જુઓ 'ઊભરાવું' દ્વારા.] મકાન વચ્ચેનો
**ઉભરણ** ન. [ જુઓ 'ઊભરાવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર. ] ઊભરો, ઊભરાવું એ. (૨) આથો આવવો એ, ખમીર ચડવું એ. (૩) (લા.) જોશ, આવેશ [જુઓ 'ઊભણી'.
**ઉભરણી** સ્ત્રી.[જુઓ 'ઊભરાવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] (લા.)
**ઉભરાટ** પું., -ણ ન. [જુઓ 'ઊભરાવું' + ગુ. 'આટ,-'આણ' ત. પ્ર.] ઊભરો. (૨) ખમીર આવવું એ. (૩) (લા.) જોશ, આવેશ
**ઉભરામણ** ન. [ જુઓ 'ઊભરાવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર. ] ઊભરાવું એ, ઊભરો. (૨) (લા.) જોશ, આવેશ. (૩) ટોળે મળવાપણું. (૪) ગભરાટ, ગરબડ, અવ્યવસ્થા
**ઉભરાવવું, ઉભરાવાવું** જુઓ 'ઊભરાવું'માં.
**ઉભવાડિયો** પું. [જુઓ 'ઊભું' દ્વારા.] બાળકોની રમતમાં દરેક ટોળીનો આગેવાન, મુખ્ય રમનારો
**ઉભળાવવું** જુઓ 'ઊભળવું'માં.
**ઉભાડ** પું. [જુઓ 'ઊભું' દ્વારા.] ઊંચાઈ. (૨) વૃદ્ધિ, વધારો. (૩) લા. ઓજ, પ્રકાશ [ચમકદાર
**ઉભાડ-દાર** વિ. [ + ફા. પ્રત્યય ] ઊંચું. (૨) (લા.)
**ઉભાડવું** જુઓ 'ઊભવું'માં.
**ઉભાણ** ન. [ દે. પ્રા. उब्भुआण, વિ. ઊભરાતું ] ઊભરો, આથો આવવો એ
**ઉભાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊભવું' +ગુ. 'આણી' કૃ. પ્ર.] ઊંચાઈ
**ઉભાત** વિ. ભાત ઝાંખી પડી ગઈ હોય તેવું, ભાત વગરનું
**ઉભાર** પું. [ જુઓ 'ઊભરાવું.'.] ઉભરાણ, ઊભરો. (૨) ખમીર, આથો. (૩) (લા.) ઊપસેલો ભાગ
**ઉભારણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉભરણી.') ઊંચો ભાગ. (૨) ઊંચાઈ. (૩) લા. ઊપજ, પેદાશ
**ઉભારવું** સ. ક્રિ. [ સં. उद्भारक- > પ્રા. उब्भारअ- ] ચડાવવું. (૨) ફુલાવવું. (૩) સમઝાવવું. (૪) રાખમાં ભારેલા અગ્નિને તેજ કરવો. **ઉભારાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉભારાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉભારાવવું, ઉભારાવું** જુઓ 'ઉભારવું'માં.
**ઉભારી** સ્ત્રી. [ સ. उद्भारिता > પ્રા. उब्भारिआ ] લાખ ભર્યા વગરની પોલી ઘૂઘરી
**ઉભારો** પું. [જુઓ 'ઊભરાવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર. ] ઉફાણો, ઊભરો. (૨) ચૂલામાં લાકડાં છાણાં સામટાં નાખવાં એ, ઉબાળો. (૩) (લા.) આવેશ, જુસ્સો
**ઉભાવડિયો** પું. આગેવાન, અગ્રણી, નેતા
**ઉભાવું** જુઓ 'ઊભવું'માં.
**ઉભાળ** વિ. [જુઓ 'ઊભું' + ગુ. 'આળ'. ત. પ્ર.] ઉભેડું, ઊભું હોય તેવું. (૨) ઢાળ પડતું. (૩) ન. કૂંડીનું પાણી જવાનું ઢાળ પડતું મોઢું. (૪) સ્ત્રી. ચડાવ
**ઉભાંગડ, -ડું** વિ. અક્કડ, અભિમાની
**ઉભાંભરો** પું. અંતરનું દુઃખ વ્યક્ત કરવાની ઇચ્છા
**ઉભિધાન** (-ન્ય) સ્ત્રી. વહાણમાં હંજાનો નીચેનો ભાગ જેમાં રહે છે તે ગરેડીઓવાળું સંથામાં જડેલું લાકડું. (વહાણ.)
**ઉભે** વિ. [સં. उभय] જુઓ 'ઉભય'.
**ઉભેટો** પું. ખેતરની વાડ તોડીને પાડેલો માર્ગ. (૨) બે માર્ગ ભેળા થતા હોય તેવી જગ્યા
**ઉભેડુ** વિ., પું. [જુઓ 'ઊભુ' + ગુ. 'એડુ' ત. પ્ર.] ઉભડિયો, દહાડિયો
**ઉભેડું** વિ. [જુઓ 'ઊભું' + ગુ. 'એડું' ત. પ્ર.] ઊભું રહેલું, સીધું ઊભેલું, ટટ્ટાર. (૨) ઢાળ વગરનું. (૩) ન. ભીંત
**ઉભેર(-રૂં)** વિ. [જુઓ 'ઊભું' + ગુ. 'એર,-રું' ત. પ્ર.] ઊભું રહેલું [જુઓ 'ઉભેડુ'.
**ઉભેરુ** વિ., પું. [જુઓ 'ઊભું' + ગુ. 'એરુ' ત. પ્ર.]
**ઉભેરું** જુઓ 'ઉભેર'.
**ઉભેળવું** સ. ક્રિ. જુઓ 'ઉબેળવું'. **ઉભેળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉભેળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉભેળાવવું, ઉભેળાવું** જુઓ 'ઉભેળવું'માં.
**ઉભેળો** પું. [જુઓ 'ઉભેળવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] અરધી ખંડાયેલી ડાંગર, કરડ [રહેલું
**ઉભોડિયું** વિ. [જુઓ 'ઊભું' દ્વારા.] સીધું ઊભેલું, ઊભું
**ઉમકાવવું** જુઓ 'ઊમકવું'માં.
**ઉમગાવવું** જુઓ 'ઊમગવું'માં.
**ઉમચાડો** પું. [જુઓ 'ઊમચવું' દ્વારા.] દબાણમાંથી છૂટવાની કોશિશ. (૨) સત્તાધારી સામે માથું ઊંચું કરીને બોલવાનો પ્રયાસ
**ઉમચાવવું** જુઓ 'ઊમચવું'માં.
**ઉમજીક** વિ. ડાહ્યું, સમઝુ. (૨) હોશિયાર, ચાલાક
**ઉમટાવવું** જુઓ 'ઊમટવું'માં.
**ઉમડાવવું** જુઓ 'ઊમડવું'માં.
**ઉમડિયું** જુઓ 'ઉબડિયું'.
**ઉમદા, -દું** વિ. [અર. 'ઉમ્દહ્' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઉચ્ચ કોટિનું. (૨) ખાનદાન. (૩) કિંમતી. (૪) સારું, શ્રેષ્ઠ
**ઉમદાઈ** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આઈ ત. પ્ર.] ઉમદાપણું
**ઉમદાવવું** જુઓ 'ઊમદવું'માં.
**ઉમધાડ,-ડો** પું. [ + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ] ઉમળકો, આંતરિક હર્ષની લાગણી, ઊલટ, ઉમંગ, હોંશ
**ઉ(-ઉં)મર** (ઉમ્મર) સ્ત્રી. [અર. ઉમ્ર્] વય, અવસ્થા. (૨) જિંદગી, આયુષ્કાલ, જીવનકાલ. [૦ થવી (રૂ.પ્ર.) ઘડપણ સુધી

પહોંચવું. ૦ સામું(-મે) જોવું (-સાઃમું, -મે) (રૂ. પ્ર.) સામાની મોટી ઉંમરનો ખ્યાલ રાખી વર્તવું. ૦ માં આવવું (રૂ. પ્ર.) ઉંમર લાયક થવું, પુખ્ત ઉંમરનું થવું. -રે પહોંચવું (-પોંઃચવું) (રૂ.પ્ર.) વૃદ્ધ થવું. (૨) પરિણીત વહુને સાસરે જવાની ઉંમર થવી ]

ઉ(-ઉં)મર-ભર (-રય) ક્રિ.વિ. [+ગુ. 'ભરવું' દ્વારા અનુગ] આખી જિંદગી, જીવનકાલ દરમ્યાન, વૃદ્ધ થયા સુધી

ઉ(-ઉં)મર-લાયક વિ. [+જુઓ 'લાયક'.] પુખ્ત ઉંમરે પહોંચેલું (૧૮ યા ૨૧ વર્ષે પહોંચેલું)

ઉમરખ પું., સ્ત્રી. ઊલટ, ઉમંગ, ઉમળકો, હર્ષ, હોંશ

ઉમરડી-ધુમરડી સ્ત્રી. [જુઓ ધૂમરી' + સ્વાર્થે ગુ. 'ડ' ત.પ્ર. અને દ્વિર્ભાવ] ફેરફૂદડીની રમત

ઉમરડું ન. [જુઓ 'ઊમરું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઊમરાના ઝાડનું અંજીર જેવું ફળ, ઊમરું, ઊંબરું

ઉમરડો પું. [જુઓ 'ઊમરો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઊમરાનું ઝાડ, ઊંબરો

ઉમરવટો જુઓ 'ઉપર-વટણો'. [મોટો માણસ

ઉમરાવ પું. [અર. ઉમરાઅ્] અમીર, શ્રીમંત માણસ,

ઉમરાવ-જાદો સ્ત્રી. [+ફા. જાદહ્] અમીર માણસનો પુત્ર

ઉમરાવ-જાદી સ્ત્રી. [+ફા.] અમીર માણસની પુત્રી

ઉમરાવ-દોર પું. [જુઓ 'ઉમરાવ' + 'દોર'.] થોડા ઉમરાવો-થી ચલાવવામાં આવતી રાજ્ય-પદ્ધતિ, અલ્પજનસત્તાક રાજ્ય, ગોત્રપતિ-શાસન, 'ઑલિગાર્કી' (ના.દ.)

ઉમરાવ-શાહી સ્ત્રી. [+ફા.] અમીરવર્ગ જેમાં પ્રભુત્વ ધરાવતો હોય તેવી રાજ્ય-પરિપાટી, 'ફ્યુડલ સિસ્ટમ', 'ફ્યુડાલિ-ઝમ' (૨.ક.) [ઊંબરો

ઉમરોટ પું. [જુઓ 'ઊંબરો' -(ઊંબર)] ઘરનો ઉંબર,

ઉમલાવવું જુઓ 'ઊમલવું'માં.

ઉમલેડિયા પું., બ.વ. કાખમાં ગલી-ગલી કરવી એ. (૨) ચૂંટલા, ચૂંટિયા. (૩) પેટમાં આવતી ચૂંક, આંકડી

ઉમવાડિયું જુઓ ઊભાડિયું'.

ઉમસાવવું જુઓ 'ઊમસવું'માં.

ઉમહાવવું જુઓ 'ઊમહવું'માં.

ઉમળકાઈ સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉમળકો' + ગુ. 'આઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઉમળકો [ભૂ. કૃ.] ઉમળકાવાળું

ઉમળકા-ભર્યું વિ. [જુઓ 'ઉમળકો' + 'ભરવું' + ગુ. 'યું'

ઉમળકા-ભેર (-રય) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઉમળકો' + 'ભરવું' દ્વારા અનુગ.] ઉમળકાથી, ઉમંગથી, ઉત્સાહ-ભેર

ઉમળકો પું. અંતરમાંથી ઊભી થયેલી લાગણી, ઉમંગ, ઉત્સાહ, હોંશ. [૦ આણવો, ૦ લાવવો, ૦ આવવો (રૂ.પ્ર.) ખૂબ ઉત્સાહિત થવું]

ઉમળાવવું[૧-૨] જુઓ 'ઊમળવું[૧-૨]'માં.

ઉમંગ (ઉમઙ્ગ) પું. ઉમળકો, ઉત્સાહ, હોંશ, ઊલટ. (૨) આનંદ, હર્ષ

ઉમંગ-ભેર (ઉમઙ્ગ-ભેરય) ક્રિ. વિ. [+જુઓ 'ભરવું' દ્વારા અનુગ.] ઉમંગથી, ઉત્સાહથી, ઊલટ-ભેર

ઉમંગવું (ઉમઙ્ગ-) અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઉમંગ',-ના. ધા.] હોંશ બતાવવી. (૨) આનંદ બતાવવો, રાજી-ખુશી થવું. ઉમંગાવું (ઉમઙ્ગા-) ભાવે., ક્રિ. ઉમંગાવવું (ઉમઙ્ગા-) પ્રે., સ. ક્રિ.

ઉમંગાવવું, ઉમંગાવું (ઉમઙ્ગા-) જુઓ 'ઉમંગવું'માં.

ઉમંગી, -ગીલું (ઉમઙ્ગી, -ગીલું) વિ. [જુઓ 'ઉમંગ' + ગુ. 'ઈ'-'ઈલું' ત. પ્ર.] ઉમંગવાળું [ઉછાળો

ઉમંગોર્મિ (ઉમઙ્ગોર્મિ) સ્ત્રી. [+સં. ऊर्मि, સંધિથી] ઉમંગનો

ઉમંડવું (ઉમણ્ડવું) અ. ક્રિ. છલકાવું, ઊભરાવું. (૨) મગરૂર હોવું. [ઉમંડ ઉમંડ કરીને રોવું (ઉમણ્ડ ઉમણ્ડ-) (રૂ. પ્ર.) ખૂબ રોવું] ઉમંડાવું (ઉમણ્ડા-) ભાવે., ક્રિ. ઉમંડાવવું (ઉમણ્ડા-) પ્રે., સ. ક્રિ.

ઉમંડાવવું, ઉમંડાવું (ઉમણ્ડા-) જુઓ 'ઉમંડવું'માં.

ઉમા સ્ત્રી. [સં.] ભગવાન શંકરનાં પત્ની, પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે બીજે જન્મે હિમાલય પર્વતનાં પુત્રી, પાર્વતી. (સંજ્ઞા.)

ઉમા-કાંત (-કાન્ત), ઉમા-ધવ, ઉમા-પતિ પું. [સં.] મહા-દેવ, શિવ

ઉમા-મહેશ્વર ન. [સં.] (લા.) મરી ગયેલાંની પાછળ પર-ણેલાં જોડાંને અપાતું વસ્ત્રોનું દાન [પ્રકારનું વસ્ત્ર

ઉમામહેશ્વરી સ્ત્રી. [સં. + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ગંગાજમની

ઉમા-વાસણ ન. [સં. + સં. वसन] સોહાગી સ્ત્રીના મરણ પાછળ શય્યાદાન વખતે દીકરીઓને અને ભાણેજીઓને વહેંચવામાં આવતાં કપડાં

ઉમાઈ સ્ત્રી. ઉપમા. (૨) નામના, કીર્તિ

ઉમાડ પું., -ડિયું ન. -ડી સ્ત્રી. ઊંબાડિયું [ચીડિયું

ઉમાડું ન. ઊંબાડિયું. (૨) (લા.) વિ. ચડેલ મોઢાવાળું,

ઉમાડો પું. [જુઓ 'ઉમાડ'+ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઊંબાડિયું

ઉમાલવું સ. ક્રિ. મૂળમાંથી ઉખેડવું, ઉખેડી ખસેડવું. ઉમા-લાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઉમાલાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.

ઉમાલાવવું, ઉમાલાવું જુઓ 'ઉમાલવું'માં.

ઉમાલી વિ. હોંશીલું, ઉમંગી. (૨) આનંદી, લહેરી. (૩) છૂટે હાથે ખરચનારું, ઉદાર [ઉમંગ. (૨) ઉત્કંઠા

ઉમાવ, -વો પું. [+ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઉત્સાહ,

ઉમાવળી સ્ત્રી. પચાસથી સો ફૂટ ઊંચી વધતી એ નામની એક વેલ, ઊમળી

ઉમાવાડું ન. બળતું લાકડું, ખોરિયું, ઉમાડિયું

ઉમાસી વિ. હોંશીલું, ઉત્સાહી. (૨) આનંદી. (૩) ઉદાર

ઉમાહ, ૦લો, ઉમાહો પું. [જુઓ 'ઉમાહવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઉત્સાહ, ઉમંગ

ઉમાહવું અ. ક્રિ. ઉત્સાહિત થવું, ઉમંગી બનવું. (૨) આનંદિત થવું. (૩) ઉદાર થવું. ઉમાહાવું ભાવે., ક્રિ. ઉમાહાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

ઉમાહાવવું, ઉમાહાવું જુઓ 'ઉમાહવું'માં. [વાળું

ઉમાહિયું વિ. [જુઓ 'ઉમાહ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઉમાહ-

ઉમિયા સ્ત્રી. [સં. उमा] જુઓ 'ઉમા'.

ઉમિયાધીશ પું. [+સં. अधीश], ઉમિયા-પતિ, ઉમિયા-વર પું. [+સં.] ભગવાન શિવ, મહાદેવ

ઉમિ-વલોણું ન. [સં. ऊर्मि > પ્રા. उम्मि + જુઓ 'વલોણું'.] લાગણીનો ખળભળાટ

ઉમીદ જુઓ 'ઉમેદ'.

ઉમીહ પું. પશુને થતો એક રોગ

**ઉમેટવું** અ.ક્રિ. પેદા થવું. **ઉમેટાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉમેટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉમેટાવવું, ઉમેટાવું** જુઓ 'ઉમેટવું'માં. [વળ, પેચ

**ઉમેઠન** (-ન્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉમેઠવું' + ગુ. 'અન' કૃ. પ્ર.]

**ઉમેઠવું** સ. ક્રિ. વળ દેવો, મરડવું. **ઉમેઠાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉમેઠાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉમેઠાવવું, ઉમેઠાવું** જુઓ 'ઉમેઠવું'માં.

**ઉમેદ** સ્ત્રી. [અર. ઉમ્મીદ્] આશા. (૨) ઇચ્છા, અભિલાષ. (૩) હોંશ, ઉમંગ

**ઉમેદ-વાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] ઉમેદ રાખનારું. (૨) તાલીમી, શિખાઉ, 'એપ્રેન્ટાઇસ'. (૩) નોકરી કે ચૂંટણી જેવા કાર્ય માટે ઊભું રહેલું

**ઉમેદવારી** સ્ત્રી. [+ ફા. 'ઈ' પ્ર.] ઉમેદવારપણું

**ઉમેદવારી-પત્ર** પું. [+ સં., ન.] ચૂંટણી માટે ઊભા રહેનારે ભરવાનું ફૉર્મ, 'નૉમિનેશન-પેપર'

**ઉમેર** પું. [જુઓ 'ઉમેરવું'.] પદાર્થનું માપ કે તોલ કર્યા પછી એમાં કરવામાં આવતો વધારો, ઉમેરણ, ઉમેરો

**ઉમેરણ** ન. [જુઓ 'ઉમેરવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ઉમેર. (૨) મેળવણ, અખરામણ (દૂધનું દહીં કરવા)

**ઉમેરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉમેરવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ઉમેરો, વધારો. (૨) વધારવાનો પદાર્થ, ભેળ. (૩) (લા.) વધારીને કહેવાપણું. (૪) ઉશ્કેરણી

**ઉમેરવું** સ. ક્રિ. ઉમેરો કરવો, પૂરણી કરવી. (૨) મિશ્રણ કરવું. (૩) (લા.) ઉશ્કેરવું. **ઉમેરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉમેરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉમેરાવવું ઉમેરાવું** જુઓ 'ઉમેરવું'માં.

**ઉમેરું** ન. ખેડવાથી પડતો લાંબો આંકો, ચાસ

**ઉમેરો** પું. [જુઓ 'ઉમેર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઉમેરણ, પૂરણી. (૨) મેળવણ. ભેળવણ. (૩) (લા.) હાડમારી, મુશ્કેલી

**ઉમેલો** પું. ઝાડાની હાજત વખતે પેડુમાં થતી ચૂંક, આંકડી [ઉમા-પતિ

**ઉમેશ** પું. [સં. उमा + ईश] ઉમાના પતિ મહાદેવ, શિવ,

**ઉમેળવું** સ. ક્રિ. વળ દેવો. (૨) મચડવું. (૩) (લા.) આમળીને મૂળમાંથી ઉખેડી નાખવું. **ઉમેળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉમેળાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉમેળાવવું, ઉમેળાવું** જુઓ 'ઉમેળવું'માં.

**ઉર** ન. [સં. उरस्] છાતી. (૨) (લા.) હૃદય, ચિત્ત. (૩) (લા.) લક્ષ, ધ્યાન [દિલરૂપી ઓવારો

**ઉર-આરો** પું [+ જુઓ 'આરો'.] હૃદયરૂપી કિનારો,

**ઉર-ઉપસણ** ન. [+ જુઓ 'ઉપસણ'.] છાતી ઉપર ઊપસી આવેલ ભાગ—સ્તન, થાન [હૃદયરૂપી ગઢ

**ઉર-કિલ્લો** પું. [+ જુઓ 'કિલ્લો.] દિલરૂપી કિલ્લો,

**ઉરગ** પું. [સં.] સર્પ

**ઉરગ-પતિ** પું. [સં.] નાગોનો રાજા—શેષનાગ કે વાસુકિ

**ઉરગળી** વિ., પું. [જુઓ 'ઉર' + 'ગોળી'.] આગલા પગના મૂળમાં ગોળી હોય તેવો ઘોડો

**ઉરગાકાર** પું. [સં. उरग + आकार], **ઉરગાકૃતિ** સ્ત્રી. [+ સં. आकृति] સર્પના જેવો ઘાટ, (૨) વિ. સર્પના જેવા ઘાટવાળું

**ઉરગેંદ્ર** (-ગેન્દ્ર) પું. [સં. उरग + इन्द्र] જુઓ 'ઉરગ-પતિ'.

**ઉર-ટંકાર** (-ટઙ્કાર) પું. [જુઓ 'ઉર' + 'ટંકાર'.] હૃદયનો રણકો, હૈયાનો અવાજ

**ઉરઝાવવું** જુઓ 'ઊરઝવું'—'ઊરઝાવું[૨]'માં.

**ઉરઝાવાવું** જુઓ 'ઊરઝાવું[૨]'માં.

**ઉરણિયું** વિ. [સં. उद्–ऋणिक– > પ્રા. *उरणिय-] ઋણ વિનાનું, કરજ વિનાનું

**ઉર-તંત,-તુ** (-તન્ત, -ન્તુ) પું. [ જુઓ 'ઉર' + સં. तन्तु.] હૃદયનો તાંતણો. (૨) (લા.) વિચારક શક્તિ

**ઉર-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [જુઓ 'ઉર' + સં.] હૃદયની રચના

**ઉર-તંત્રી** (-તન્ત્રી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉર' + સં.] હૃદયરૂપી વીણા, હૃદયનો તાર [પાંજરું

**ઉર-પિંજર** (-પિઞ્જર) ન. [જુઓ 'ઉર' + સં.] હૃદયરૂપી

**ઉરફે** જુઓ 'ઉર્ફે'. [બાંધવામાં આવતો તંગ

**ઉર-બંધ** (-બન્ધ) પું. [જુઓ 'ઉર + સં.] ઘોડાની છાતીએ

**ઉર-મણિ** પું. [જુઓ 'ઉર' + સં.] છાતીના શણગારરૂપ હાર

**ઉર-મંડન** (-મણ્ડન) ન. [જુઓ 'ઉર' + સં.] છાતીને શોભા આપનાર – સ્તન, થાન [વિસ્તાર, છાતી

**ઉર-મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ,-ળ) ન. [જુઓ 'ઉર' + સં.] છાતીનો

**ઉર-માળ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉર' + સં. माला] ઉપર ઢળીને રહેલી માળા, હાર [ભાવ

**ઉર-રાગ** પું. [જુઓ 'ઉર' + સં.] હૃદયનો પ્રેમ, અંતઃકરણનો

**ઉરવરી** સ્ત્રી. રેંટિયાની ત્રાકમાંથી કાઢેલા બે તાંતણા

**ઉરસ** પું. [અર. 'ઉરુસ્' લગ્નપ્રસંગનો ભોજન-સમારંભ. ફા. નો] કોઈ પીરના મૃત્યુ દિવસે દરવર્ષે યોજાતો ભોજનોત્સવ, ઓરસ

**ઉરસાવવું** જુઓ 'ઊરસવું'માં. [રુવાંટીની પંક્તિ

**ઉર-વલ્લી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉર' + સં.] દૂંટીથી છાતી તરફ જતી

**ઉરસ્ત્રાણ** ન. [સં. उरस् + त्राण] છાતીનું રક્ષક—બખ્તર

**ઉર(-રઃ)સ્થલ(-ળ)** ન. [સં.] છાતી [(લા.) પ્રિયતમ

**ઉર-હાર** પું. [જુઓ 'ઉર' + સં.] છાતી ઉપરનો હાર. (૨)

**ઉરાઉર** ક્રિ. વિ. [સં. उरस् > 'ઉર', દ્વિર્ભાવ] છાતી સામે છાતી અથડાય એ રીતે, તદ્દન સામસામે ભટકાઈને. (૨) (લા.) વેગથી, પૂરપાટ [સ્પર્ધા, હરીફાઈ

**ઉરાઉરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉર', દ્વિત્વ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] (લા.)

**ઉરાડવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઊડવું'માં 'ઉડાડવું';– ભાષામાં 'ઉરાડવું' તદ્દન મર્યાદિત રીતે વપરાય છે.] જુઓ 'ઉડાડવું'-'ઊડવું'માં.

**ઉરાવ** પું. ઉમંગ, ઉત્સાહ, હોંશ

**ઉરાવ-દુક્ષ** સ્ત્રી. ગળાના મૂળમાં રહેલી એક ટૂંકી અને પહોળી પેશી, 'સ્ટર્નો થાઇરૉઇડ મસલ'

**ઉરાવવું, ઉરાવાવું** જુઓ 'ઉરાવું'માં.

**ઉરાવું** અ. ક્રિ. ભરાવું, પુરાઈ જવું. **ઉરાવાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉરાંગ-ઉટાંગ** પું. [મલાયાની ભાષામાં 'ઉરાંગ'—માણસ + 'ઉટાંગ' જંગલ.] ઊભા ચાલી શકે એવી જાતનો વાનરોનો એક જાતિ-પ્રકાર

**ઉરાંટ** વિ. [પ્રા.] તમોગુણી, ક્રોધી
**ઉરેફ, -બ** સ્ત્રી. [ફા. 'ઉરીબ્' -ખૂણા ત્રાંસ, ઢાળ પડતું] ત્રાંસી વેતરણ કરી સીવેલી એક જાતની ચોરણી
**ઉરેબ-ઘાટ** પું. [ + સં.] ચપોચપ થાય એવી કાપડની ત્રાંસી વેતરણ. (૨) વિ. ત્રાંસું [સીવેલી બંડી
**ઉરેબ-બંડી** (-બણ્ડી) સ્ત્રી. [ + જુઓ 'બંડી'.] ત્રાંસી વેતરણથી
**ઉરેબ-લાદી** સ્ત્રી. [ + જુઓ 'લાદી'] પથ્થર કે સિમેન્ટની લાદીઓની ત્રાંસિયા ઘાટની જડતર
**ઉરો-ગામી** વિ. [સં. उरस् + गामी, સંધિથી, પું.] છાતીથી ચાલનારું સર્પ જેવું (પ્રાણી)
**ઉરો-ગુહા** વિ. [સં. उरस् + गुहा, સંધિથી] છાતીનું પોલાણ
**ઉરો-ગ્રહ, ઉરો-ઘાત** પું. [સં. उरस् + ग्रह, घात, સંધિથી] છાતીનો એક જાતનો રોગ
**ઉરોજ** વિ. [સં. उरस् + ज (< जन्), સંધિથી] હૃદયમાંથી કે છાતીમાંથી ઉત્પન્ન થયેલું. (૨) ન. [પું.] સ્તન. (૩) પું. કામદેવ
**ઉરો-દેશ** પું. [સં. उरस् + देश, સંધિથી] છાતીનો ભાગ
**ઉરો-નલ(-ળ)** પું. [સં. उरस् + नल, સંધિથી] છાતીનો દંડાકાર નળો [પડવું, હતાશ થવાપણું
**ઉરો-ભંગ** (-ભઙ્ગ) પું [સં. उरस् + भङ्ग, સંધિથી] મનનું ભાંગી
**ઉરો-ભાગ** પું. [સં. उरस् + भाग, સંધિથી] છાતીનો ભાગ
**ઉરો-ભૂષણ** ન. [સં. उरस् + भूषण સંધિથી] અલંકારરૂપ હાર
**ઉરો-વંશ** (-વંશ) પું. [સં. उरस् + वंश, સંધિથી] ઉરો-નળ
**ઉરોસ્થિ** ન. [સં. उरस् + अस्थि, સંધિથી] છાતીનું હાડકું
**ઉર્દૂ** સ્ત્રી. [તુર્કીમાં 'છાવણી' અર્થ] મોગલાઈ યુગમાં અરબી -ફારસી-તુર્કી વગેરેના સંમિશ્રણથી 'છાવણી'માં ઊભી થયેલી હિંદી ભાષાની એક શૈલી, ઝબાને-હિંદવી, ઝબાને અહૂલે ઉર્દૂ. (આ ભાષા અરબી લિપિમાં લખાય છે અને હવે એક સ્વતંત્ર ભાષાનું સ્થાન પામી છે; પાકિસ્તાનની તો એ રાજ-ભાષા છે.)
**ઉર્દૂ-ભાષી** વિ. [+ સં., પું.] ઉર્દૂ માતૃભાષા-વાળું
**ઉર્ફે** ઉભ. [અર. 'ઉર્ફ્'- નામ, સંજ્ઞા + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] બીજા વધારાના નામે, 'એલિયાસ'
**ઉર્વશી** સ્ત્રી. [સં.] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે સ્વર્ગની એક અપ્સરા. (સંજ્ઞા.)
**ઉર્વી-પતિ, ઉર્વીશ** પું. [ + સં. ईश ] રાજા
**ઉર્વી** સ્ત્રી. [સં.] પૃથ્વી. (૨) જમીન
**ઉલ-ગબરડી** સ્ત્રી. માથું જમીન ઉપર ઊંધું મૂકી પગને ઊંચા કરી મારવામાં આવતી ગુલાંટ-ગોથ
**ઉલગાવવું** જુઓ 'ઊલગવું'માં.
**ઉલ-ગુલાંટ** સ્ત્રી., -ટિયું ન. [ + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] માથું જમીન ઉપર ઊંધું મૂકી પગને ઊંચા કરી મારવામાં આવતી ગોથ, ગુલાંટિયું
**ઉલચાવવું** જુઓ 'ઊલચવું'માં.
**ઉલછાવવું** જુઓ 'ઊલછવું'માં.
**ઉલઝણ, -ત, -ન** (-ણ્ય,-ત્ય,-ન્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊલઝવું' + ગુ. 'અણ' 'અત' અને 'અન' કૃ. પ્ર.] મૂંઝવણ, ગૂંચવણ, આંટી, મુશ્કેલી. (૨) કોયડો
**ઉલઝમ** વિ. ઘણું જરૂરી
**ઉલઝાવ** પું. [જુઓ 'ઊલઝવું' + ગુ. 'આવ' કૃ. પ્ર.] ઝઘડો, તકરાર. (૨) અટકાવ. (૩) ચક્કર, ફેર
**ઉલઝાવવું**[૧-૨] જુઓ 'ઊલઝવું'-'ઊલઝાવું[૨]'માં.
**ઉલઝાવાવું** જુઓ 'ઊલઝાવું[૨]'માં.
**ઉલઝેડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી., -ડો પું. [ + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] રસાકસી, તાણખેંચ. (૨) ધાંધલ, તોફાન, ઝઘડો. (૩) મુશ્કેલી, અડચણ. (૪) અવ્યવસ્થા
**ઉલટાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊલટું' + ગુ. 'આણી' ત.પ્ર.] ચામડું ઊલટું કરવા વપરાતું મોચીનું એક સાધન
**ઉલટાવ** પું [જુઓ 'ઊલટું' + ગુ. 'આવ' ત. પ્ર.] ઊલટું કરવું એ [વિપરીત કરવું. (૪) ફરી ફરી બોલવું
**ઉલટાવવું** જુઓ 'ઊલટવું'માં. (૨) (પાનું) ઉથલાવવું. (૩)
**ઉલઠાવવું** જુઓ 'ઊલઠવું'માં.
**ઉલથાવવું** જુઓ 'ઊલથવું'માં.
**ઉલપડિયો** પું. એક દેશી રમત, ચકલિલ્લુ, ઓલિલ્લુ
**ઉલફત** જુઓ 'ઉલ્ફત'.
**ઉલફતાં** ન., બ. વ. અજાણ્યાં માણસ
**ઉલફૂલી** સ્ત્રી. કુવાડિયાના છોડ જેવો એ નામનો બે-અઢી ફૂટ વધતો એક છોડ
**ઉલ(-લે)મા** પું. [અર.] ઇસ્લામ ધર્મનો પંડિત
**ઉલમુખ** પું. [સં. उल्मुक] અંગારો. (૨) કાકડો, મશાલ. (૩) (-ખ્ય) સ્ત્રી. દાતરડા જેવી નાની છરી
**ઉલરાવવું** જુઓ 'ઊલરવું'માં. [એઠું, જૂઠણ
**ઉલશ** ન. [તુર્કી.] માણસે અથવા ધર્મોપદેશકે ખાધેલ ખોરાકનું
**ઉલસાવવું** જુઓ 'ઊલસવું'માં. [ઠેકડો, કૂદકો
**ઉલળકો** પું. [જુઓ 'ઊલળવું' દ્વારા.] ઊલળીને મરાતો
**ઉલંગ** વિ. [સં. उन्नग्न > પ્રા. *उन्नग्ग] નાગું, ઉઘાડું
**ઉલંઘવું** (ઉલઙ્ઘવું) જુઓ 'ઉલ્લંઘવું.' **ઉલંઘાવું** (ઉલઙ્ઘા-) કર્મણિ., ક્રિ. **ઉલંઘાવવું**, (ઉલઙ્ઘા-) પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉલંઘાવવું, ઉલંઘાવું** (ઉલઙ્ઘા-) જુઓ 'ઉલંઘવું'-'ઉલ્લંઘવું'માં.
**ઉલંચ** (ઉલઞ્ચ) પું. [દે. પ્રા. उल्लोच] ચંદરવો, ચાંદની
**ઉલંડવું** (ઉલણ્ડવું) સ. ક્રિ. રેડવું. **ઉલંડાવું** (ઉલણ્ડા-) કર્મણિ., ક્રિ. **ઉલંડાવવું** (ઉલણ્ડા-) પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉલંડાવવું, ઉલંડાવું** (ઉલણ્ડા-) જુઓ 'ઉલંડવું'માં.
**ઉલંભડો** (ઉલમ્ભડો), **ઉલંભો** (-લમ્ભો) પું. [સં. उपालम्भक- > उवालंभअ-] ઠપકો. (૨) મહેણું
**ઉલાક** પું. [ફા.] એક જાતની નાની હોડી
**ઉલાચ** પું. ઘુવડ
**ઉલાટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. ઊંધો રસ્તો, ઉ-માર્ગ. (૨) (લા.) ભગરૂરી
**ઉલાવકી** સ્ત્રી. પંખીની બોલી ઉપરથી શુભ અશુભ જાણવાના શાસ્ત્ર સામે વાંધો કરનાર વિદ્યા
**ઉલાવવું, ઉલાવું** જુઓ 'ઊલવું'માં.
**ઉલાળ** પું. [જુઓ 'ઉલાળવું'.] બે પૈડાંવાળા વાહનમાં પાછળના ભાગમાં વજન વધી પડતાં આગળનો ભાગ ઊલળવાની સ્થિતિમાં આવી જવાપણું, એવા વાહનના ઠાંઠામાં ભારનું વધી જવાપણું. (૨) પાણીની વાઢ, મોજું
**ઉલાળવું** જુઓ 'ઊલળવું'માં.
**ઉલાળા-કૂંચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉલાળો' + 'કૂંચી'.] બારણાંનો

ઉલાળો ફેરવવા માટે કરેલી વાંકી સળી

**ઉલાળિયું** ન. [જુઓ 'ઉલાળવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] (લા.) અધવચ મૂકી દેવાપણું. (૨) કાઢી નાખવું એ, રદ કરવું એ. (૩) દેવાળું

**ઉલાળિયો** પું. [જુઓ 'ઉલાળિયું.'] ઉલાળો. (૨) અધ્ધર ફેંકવાપણું. (૩) (લા.) જવાબદારી. ફેંકી દેવાપણું. (૪) દેવાળું

**ઉલાળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઉલાળો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નાનો ઉલાળો (લાકડાનો યા લોઢા-પિત્તળ વગેરે ધાતુનો)

**ઉલાળો** પું. [જુઓ 'ઉલાળવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] બારણાં વાસવા ઠેકા ઉપર ઊલળતું લાકડાનું બારણાની બહાર હાથાવાળું યંત્ર. (આ 'આગળો' નથી.). (૨) અધ્ધર ફેંકાવાપણું. (૩) પાણીની વાછ, મોજું. (૪) (લા.) જવાબદારી ફેંકી દેવાપણું. (૫) દેવાળું

**ઉલાંચો** પું. આંચકો. (૨) ધક્કો, હેલો [ગોઠીમડું

**ઉલાંટ** (-ટય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊલટવું'. ઊલટાઈ જવાપણું, ગુલાંટ,

**ઉલાંટ-ગુલાંટ** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ગુલાંટ'.] ગોઠીમડું. (૨) એ નામની એક રમત, ગુલ-ગુલાટિયું

**ઉલૂક** ન. [સં.] ઘુવડ

**ઉલૂખલ(-ળ)** પું. [સં.] ઉખળિયો, ખાંડણિયો

**ઉલૂપી** સ્ત્રી. [સં.] મહાભારતમાંની એક નાગકન્યા કે જે અર્જુનને પરણી કહી છે. (સંજ્ઞા.)

**ઉલેખે** ક્રિ. વિ. અલેખે, નકામું, નિરુપયોગી રીતે. (૨) કારણ વગર, નાહક

**ઉલેચ**[૧], પું. ચંદરવો

**ઉલેચ**[૨], ૦ડો, [જુઓ 'ઉલેચવું' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] **ઉલેચણિયો** પું. [+ ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર. + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.], **ઉલેચણી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'અણી' કૃ.પ્ર.], **ઉલેચણું** પું. [+ ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] ભરાયેલું પાણી ઉલેચવાનું-બહાર કાઢવાનું સાધન

**ઉલેચવું** સ. ક્રિ. [સં. उद्-रिच् > પ્રા. उल्लिच- ખાલી કરવું] ભરાયેલું પાણી રફતે રફતે બહાર કાઢવું, પાણી ખાલી કરવું. **ઉલેચાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉલેચાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉલેચાવવું, ઉલેચાવું** જુઓ 'ઉલેચવું'માં.

**ઉલેચો**[૧], પું. [જુઓ 'ઉલેચ[૧]' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઉલેચ[૧]'. ['ઉલેચ[૨]'.

**ઉલેચો**[૨] પું. [જુઓ 'ઉલેચવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] જુઓ

**ઉલેતું** વિ. આથમતું. (૨) ઊતરતું

**ઉલેમા** જુઓ 'ઉલમા'.

**ઉલેર** વિ. વધવાના વલણવાળું. (૨) ઉંમરે ઉછાળા મારતું. (૩) ઊંચું થયેલું દેખાતું

**ઉલેંડવું** (ઉલેંડવુ) સ. ક્રિ. રેડવું. **ઉલેંડાવું** (ઉલેંડા-) કર્મણિ., ક્રિ. **ઉલેંડાવવું** (ઉલેંડા-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉલેંડાવવું, ઉલેંડાવું** (ઉલેંડા-) જુઓ 'ઉલેંડવું'માં.

**ઉલ્કા** સ્ત્રી. [સં.] સળગતું લાકડિયું, ઊંબાડિયું, ખોરિયું. (૨) આકાશમાં દેખાતો ખરતો તારો. (૩) જ્વાળામુખીમાંથી નીકળતો અંગારો. (૪) (લા.) મોટો ઉત્પાત

**ઉલ્કાગ્નિ** પું. [+ સં. अग्नि] ખરતા તારાનો પ્રકાશ

**ઉલ્કા-પાત** પું. [સં.] આકાશમાંથી ખરતા તારાઓનું પડવું એ. (૨) (લા.) મોટો ઉત્પાત, અણધારી આપત્તિ

**ઉલ્કા-મુખ** ન. [સં.] જ્વાળામુખી પર્વતનું જેમાંથી અગ્નિ બહાર નીકળે છે તે મોઢું

**ઉલ્કા-વૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] ખરતા તારાઓનું વિશેષ પ્રમાણમાં પડવું એ [પ્રેમ, સ્નેહ

**ઉલ્ફત** સ્ત્રી. [અર.] મૈત્રી, દોસ્તી. (૨) મહોબત, પ્યાર,

**ઉલ્બણ** વિ. [સં.] ઘટ, જાડું, થીજેલું, ઘાટું. (૨) ઘણું, પુષ્કળ. (૩) મજબૂત, પ્રબળ. (૪) તેજસ્વી, પ્રકાશવાળું. (૫) તીક્ષ્ણ, આકરું. (૬) ઠઠારાવાળું, ભપકાદાર

**ઉલ્લર** જુઓ 'ઉલેર'.

**ઉલ્લવું** અ. ક્રિ. બંધ પડવું, પૂરું થવું. (૨) કમી થઈ જવું. **ઉલ્લાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉલ્લાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉલ્લસવું** [સં. उद् + लस्, સંધિથી, તત્સમ] જુઓ 'ઉલ્લાસવું'. **ઉલ્લસાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉલ્લસાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉલ્લસાવવું, ઉલ્લસાવું** જુઓ 'ઉલ્લસવું' માં.

**ઉલ્લસિત** વિ. [સં. उद् + लसित, સંધિથી] ઉલ્લાસવાળું, હર્ષ પામેલું

**ઉલ્લંઘન** (ઉલ્લઙ્ઘન) ન. [સં. उद् + लङ्घन, સંધિથી] ઓળંગી જવાની ક્રિયા, વળોટવું એ. (૨) (લા.) હદ બહાર જવાપણું, અતિક્રમ. (૩) અનાદર, (૪) શાસન કે હુકમનો ભંગ, આજ્ઞા-ભંગ, 'બ્રીચ', 'ઇન્ફ્રિન્જમેન્ટ', 'કૉન્ટ્રાવેન્શન'. (૬) અપરાધ, ગુનો

**ઉલ્લંઘવું** (ઉલ્લઙ્ઘ-) સ. ક્રિ. [સં. उद् + लङ्घ् સંધિથી, તત્સમ] ઉલ્લંઘન કરવું. 'હું ઉલ્લંઘ્યો' અને 'મેં ઉલ્લંઘ્યું' એમ કર્મણિ અને કર્તરિ બેઉ પ્રકારે ભૂ. કૃ. નો પ્રયોગ થાય છે.) **ઉલ્લંઘાવું** (ઉલ્લઙ્ઘા-) કર્મણિ., યા ભાવે., ક્રિ. **ઉલ્લંઘાવવું** (ઉલ્લઙ્ઘા-) પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઉલ્લંઘાવવું, ઉલ્લંઘાવું** (ઉલ્લઙ્ઘા-) જુઓ 'ઉલ્લંઘવું'માં.

**ઉલ્લંઘિત** (ઉલ્લઙ્ઘિત) વિ. [સં. उद् + लङ्घित, સંધિથી] જેનું ઉલ્લંઘન કરવામાં આવ્યું છે તેવું

**ઉલ્લાપ** પું. [સં. उद् + लाप, સંધિથી] ઘાંટો પાડીને બોલવું એ. (૨) કટાક્ષ કે તિરસ્કારનું વચન, વક્રોક્તિ. (૩) દુઃખ ભય શોક કે માંદગીથી અવાજમાં થતો ફેરફાર. (૪) નિંદા, બદગોઈ

**ઉલ્લાપક** વિ. [સં. उद् + लापक, સંધિથી] ઉલ્લાપ કરનારું

**ઉલ્લાપન** ન. [સં. उद् + लापन, સંધિથી] જુઓ 'ઉલ્લાપ'.

**ઉલ્લાવવું, ઉલ્લાવું** જુઓ 'ઉલ્લવું'માં.

**ઉલ્લાસ** પું. [સં. उद् + लास, સંધિથી] હર્ષ, પ્રસન્નતા, ખુશાલી, આનંદ. (૨) ભભકો, પ્રકાશ. (૩) એક અર્થાલંકાર. (કાવ્ય.). (૪) સંસ્કૃત ગ્રંથોમાં ગદ્ય કથાનકના પ્રકરણની સ્વીકારવામાં આવેલી સંજ્ઞા

**ઉલ્લાસવું** અ. ક્રિ. [સં., उल्लास, ના. ધા., તત્સમ] ઉલ્લાસ અનુભવવો, પ્રફુલ્લ થવું. (૨) હરખાવું. (૩) ઝળકવું

**ઉલ્લાસિત** વિ. [સં.] આનંદિત, પ્રફુલ્લિત. (૨) પ્રકાશિત. (૩) સ્ફુરેલું, યાદ આવેલું

**ઉલ્લાસિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ઉલ્લાસી (સ્ત્રી)

**ઉલ્લાસી** વિ. [સં., પું.] ઉલ્લાસવાળું, પ્રફુલ્લિત. (૨)

ભભકાદાર. (૩) અદ્‌ભુત-રસાત્મક, મસ્તરંગઢંગી, રંગભોગી, 'રૉમૅન્ટિક' (આ. બા.)
**ઉલ્લિખિત** વિ. [સં. उद् + लिखित, સંધિથી] પૂર્વે જેનો ઉલ્લેખ થયો છે તેવું, જેને ટાંકવામાં આવ્યું હોય કે જેનો નિર્દેશ કરવામાં આવ્યો હોય તેવું [દારૂખાનાની રમત
**ઉલ્લી-ઉલ્લી** સ્ત્રી. દિવાળીના દિવસોમાં નિશાળિયાઓની
**ઉલ્લુ** વિ. [હિં. ઉલ્લૂ] અક્કલ વગરનું, મૂર્ખ, અવિચારી
**ઉલ્લુ-દાસ** પું. [+સં.] (લા.) મૂર્ખ, (૨) ભોળું
**ઉલ્લેખ** પું. [સં. उद् + लेख, સંધિથી] પૂર્વના કશાનું અનુસંધાન રાખી કરવામાં આવતો નિર્દેશ. (૨) નોંધ, લખાણ. (૩) એક જાતનો એ નામનો અર્થાલંકાર. (કાવ્ય.)
**ઉલ્લેખક** વિ. [સં. उद् + लेखक, સંધિથી] નિર્દેશ કરનાર
**ઉલ્લેખન** ન. [સં. उद् + लेखक, સંધિથી] ઉલ્લેખ, નિર્દેશ
**ઉલ્લેખનીય** વિ. [સં. उद्+लेखनीय, સંધિથી] ઉલ્લેખ કરવા જેવું, નિર્દેશ કરવા-કરાવા પાત્ર
**ઉલ્લેખ-પાત્ર** વિ. [સં.] જુઓ 'ઉલ્લેખનીય'.
**ઉલ્લેખવું** સ. ક્રિ. [સં. उल्लेख,-ના. ધા., તત્સમ] ઉલ્લિખિત કરવું, નિર્દિષ્ટ કરવું. **ઉલ્લેખાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉલ્લેખાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉલ્લેખ-સૂચક** વિ. [સં.] ચીંધી બતાવાય તેવું, 'ડેમોન્સ્ટ્રેટિવ'
**ઉલ્લેખાવવું, ઉલ્લેખાવું** જુઓ 'ઉલ્લેખવું'માં.
**ઉલ્હાટ** (ઉલાઃટ) પું. છોડવું એ, વછોડવાપણું
**ઉલ્હાદ** (ઉલાઃદ) જુઓ 'આહ્‌લાદવું.'
**ઉલ્હાદવું** (ઉલાઃદ-) જુઓ 'આહ્‌લાદવું.'
**ઉવકાવવું** જુઓ 'ઊવકવું'માં.
**ઉવટણ** ન. [સં. उद्वर्तन > પ્રા. उव्वट्टण] સુગંધી પદાર્થ શરીરે અવળી રુવાંટીએ ચોળવાની ક્રિયા. (૨) શરીરે ચોળવાનો લેપ [ચોળવાની ક્રિયા
**ઉવટણું** ન. [સં. उद्वर्तनक- > પ્રા. उव्वट्टणअ-] શરીરે
**ઉવટણો** પું. [સં. उद्वर्तनक- > પ્રા. उव्वट्टणअ-] શરીરે ચોળવાનો સુગંધી પદાર્થ-લેપ. (૨) વાસણ સાફ કરવાનો વનસ્પતિનો ડોયો. (૩) વાટવાનો-લઢવાનો પથ્થર, ઉપર-વટણો [થયે ફળોનો અભાવ પામવો
**ઉવરાદવું** અ. ક્રિ. ઋતુ-મોસમને વટાવી જવું, ઋતુ પૂરી
**ઉવરાવવું** જુઓ 'ઊવરવું'માં.
**ઉવળક** વિ. હાથ-છીછરું, ઉપર-ટપકાનું, ઉપલક, ઉબલક
**ઉવળાવવું** જુઓ 'ઊવળવું'માં.
**ઉવાખ** પું. શ્વાસ, દમ [રસ્તો, ઉન્માર્ગ
**ઉવાટ** (-ટચ) સ્ત્રી. [સં. उद् + वर्त्मा પું. > પ્રા. *उव्वट्टा] આડ-
**ઉવાડ** પું. [સં. उत्पात > પ્રા. उप्पाड નો 'ઉપાડ' થયા પછી 'પ > વ'] વેચાણ કરવું એ, માલ ઠેકાણે પાડવો એ
**ઉવાણું** વિ. પગમાં જોડા પહેર્યા ન હોય તેવું, પગના અડવા -ઉઘાડા પંગવાળું, ઉઘાડાપણું
**ઉવાધવું** અ. ક્રિ. [સં. उद्-वृध्-वर्ध् > પ્રા. उव्वद्ध-] વધવું, અડિયાતા થવું. **ઉવાધાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉવાધાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉવાધાવવું, ઉવાધાવું** જુઓ 'ઉવાધવું'માં.
**ઉવાન** પું. બારી બારણાંના અંદરના ભાગની સપાટી
**ઉવારવું** સ. ક્રિ. [સં. उद्-वारय- > પ્રા. उव्वार-] આરતીની જેમ ઉતારવું. (૨) ઉગારવું, બચાવવું. **ઉવારાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉવારાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉવારાવવું, ઉવારાવું** જુઓ 'ઉવારવું'માં.
**ઉવાસો** પું. [સં. उद्वासक- > પ્રા. उव्वासअ-] નિસાસો, દુઃખનો શ્વાસ
**ઉવાળ** પું. ઢગલો
**ઉવાં ઉવાં** ન. [રવા.] નાનાં બાળકોનો રડવાનો અવાજ
**ઉવાંચો** પું. ફુરસદ-નવરાશનો સમય
**ઉવેખ** પું., (-ખ્ય) સ્ત્રી. [સં. उपेक्षा > પ્રા. उवेक्खा સ્ત્રી.] ઉપેક્ષા, બેદરકારી
**ઉવેખવું** સ. ક્રિ. [સં. उप-ईक्ष् > પ્રા. उवेक्ख-] ઉપેક્ષિત કરવું, બેદરકારી બતાવવી. (૨) અવગણિત કરવું. વખોડવું **ઉવેખાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉવેખાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉવેખાવવું, ઉવેખાવું** જુઓ 'ઉવેખવું'માં.
**ઉવેતર** ન. પહેરામણી. (૨) ભેટ સોગાદ આપવાની ક્રિયા
**ઉવેલ** પું. [જુઓ 'ઉવેલવું'.] એક બાળક પછી બીજું બાળક આવતાં સુધીનો વચ્ચેનો સમય, ઉબેલ
**ઉવેલવું** સ. ક્રિ. [સં. उद्-वेलय- > પ્રા. उव्वेल-] ઉગારવું, બચાવવું. (૨) બંધ કરી દેવું. (૩) મટાડવું. **ઉવેલાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉવેલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉવેલાવવું, ઉવેલાવું** જુઓ 'ઉવેલવું'માં.
**ઉવેળ** પું. [જુઓ 'ઉવેળવું'.] વળ ઊતરી જવાની ક્રિયા
**ઉવેળવું** સ. ક્રિ. [સં. उद्-वेलय- > પ્રા. उव्वेल-] પાર ઉતારવું. (૨) ઉખેળવું, અવળો વળ આપવો. (૩) ઉકેલવું, ઉખાણું છોડવું. (૪) ધ્યાનમાં ન લેવું. (૫) હડસેલવું, ધકેલવું. (૬) સાંધામાંથી ખડી ગયેલા હાડકાને બેસાડવું. **ઉવેળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉવેળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉવેળાવવું, ઉવેળાવું** જુઓ 'ઉવેળવું'માં.
**ઉશના** પું. [સં. उशनस् નું પ્ર.વિ., એ.વ. उशनाः] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે અસુરોના ગુરુ-શુક્રાચાર્ય. (સંજ્ઞા.)
**ઉશી(-સી)કું, -સું** ન. [સં. उच्छीर्षक- > પ્રા. उच्छिरसअ-] ઓશીકું, ઓસીસું. [-કાં **ઉથામવાં** (રૂ. પ્ર.) માંદાની સારવાર કરવી]
**ઉશીસકું** ન. [જુઓ 'ઉશીસું' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઓશીકું [સૂકા તંતુ
**ઉશી(-ષી)ર** પું., ન. [સં.] વીરણનો વાળો, ખસના છોડના
**ઉશે(-સે)ટણું** ન. [જુઓ 'ઉશે(-સે)ટવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] ઉસરડી લેવું એ. (૨) તળિયાઝાટક કાઢવું એ
**ઉશે(-સે)ટવું** સ. ક્રિ. ઉસરડી લેવું. (૨) ઉખેડી નાખવું, કાઢી નાખવું. (૩) નાખી દેવું, ફેંકી દેવું. **ઉશે(-સે)ટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉશે(-સે)ટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉશે(-સે)ટાવવું, ઉશે(-સે)ટાવું** જુઓ 'ઉશેટવું'માં.
**ઉશે(-સે)ડવું** સ.ક્રિ. [રવા.] ઉસરડવું, ભેગું કરવું, ઉપાડીને એકઠું કરવું. **ઉશે(-સે)ડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉશે(-સે)ડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉશે(-સે)ડાવવું, ઉશે(-સે)ડાવું** જુઓ, 'ઉશેડવું'માં.

**ઉશે(-સે)વવું** સ. ક્રિ. કોઈ ચીજને ઢાંકણ ઢાંક્યા વિના પાણીમાં બાફવું. ઉશે(-સે)વાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઉશે(-સે)-વાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉશે(-સે)વાવવું, ઉશે(-સે)વાવું** જુઓ 'ઉશેવવું'માં.

**ઉશ્કેરણી** સ્ત્રી. [ જુઓ 'ઉશ્કેરવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર. ] ક્રોધે ભરાય કે આક્રમણ કરે એ રીતે વાણીથી પ્રેરણા આપવી. (૨) (લા.) આવેશ, જુસ્સો

**ઉશ્કેરવું** સ.ક્રિ. ઉશ્કેરણી કરવી. ઉશ્કેરાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઉશ્કેરાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઉશ્કેરાટ** પું. [ જુઓ 'ઉશ્કેરવું + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર. ] આક્રમણાત્મક આવેશ કે જુસ્સો

**ઉશ્કેરાવવું, ઉશ્કેરાવું** જુઓ 'ઉશ્કેરવું'માં.

**ઉષ:** [જુઓ 'ઉષા'; સં. उषस् નો સમાસમાં ઉપયોગ થતાં અઘોષ વ્યંજન પૂર્વે ] [ચડતીનો સમય

**ઉષઃકાલ(-ળ)** પું. [સં.] વહેલું પરોઢ, મળસકું. (૨) (લા.)

**ઉષઃકાલીન** વિ. [સં.] વહેલા પરોઢનું, મળસકાનું

**ઉષઃપાન** ન. [સં.] સૂર્યોદય પહેલાં પાણી પીવાની ક્રિયા

**ઉષા** સ્ત્રી. [સં.] વહેલું પરોઢ, મળસકું. (૨) મળસકાનું અજવાળું, પરોઢનો પૂર્વ દિશામાંનો રાતી ઝાંયનો પ્રકાશ. (૩) વૈદિક પરિપાટીએ ઉષઃકાલની મનાયેલી આધિદૈવિક દેવી, ઉષા દેવી. (સંજ્ઞા.) (૪) પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે શિવપત્ની પાર્વતીની પુત્રી કે જે શોણિતપુરના બાણાસુરને ત્યાં પાલિત પુત્રી હતી અને જે શ્રીકૃષ્ણના પૌત્ર અનિરુદ્ધને વરી હતી. (સંજ્ઞા.) (૫) ખારી જમીન [(ઉષાનો પતિ)

**ઉષા-કાંત (કાન્ત)** પું. [સં.] શ્રીકૃષ્ણનો પૌત્ર અનિરુદ્ધ

**ઉષા-દેવી** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ઉષા(૩)'.

**ઉષા-નાથ, ઉષા-રમણ** પું. [સં.] જુઓ 'ઉષા-કાંત'.

**ઉષા-મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ,-ળ) ન. [સં.] દ્વારકાની આસપાસનો ખારો પ્રદેશ, ઓખામંડળ. (સંજ્ઞા.)

**ઉષારંગી** (-રઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] સૂર્ય ઊગ્યા પહેલાં પૂર્વના આકાશનો જેવો રંગ હોય છે તેવા રંગવાળું

**ઉષા-હરણ** ન. [સં.] બાણાસુરની પાલિતા પુત્રી ઉષા-(ઓખા)નો અનિરુદ્ધ સાથેનો પૌરાણિક લગ્નપ્રસંગ (એમાં હકીકતે હરણ અનિરુદ્ધનું થયેલું, ઉષાનું નહિ.)

**ઉષીર** જુઓ 'ઉશીર'.

**ઉષ્ટ્ર** પું., ન. [સં., પું] ઊંટ, ઊંટિયો, સાંઢિયો

**ઉષ્ટ્ર-કટક** ન. [સં.] ઊંટસવારોનું સૈન્ય

**ઉષ્ટ્ર-યાન** ન. [સં.] ઊંટ જોડ્યો હોય તેવું વાહન. (૨) ઊંટની સવારી કરી જવું એ

**ઉષ્ટ્રિકા, ઉષ્ટ્રી** સ્ત્રી. [સં.] ઊંટણી, સાંઢ, સાંઢણી

**ઉષ્ણ** વિ. [સં.] ઊનું, ગરમાવાવાળું, ગરમ

**ઉષ્ણ-કટિબંધ** (-બન્ધ) પું. [સં.] વિષુવવૃત્તથી ઊંચે ૨૩॥ અંશ અને નીચે ૨૩॥ અંશ વચ્ચેની પૃથ્વીની સપાટી

**ઉષ્ણ-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] ઉનાળો, ગરમીની ઋતુ, તાપની મોસમ [ગરમી, 'ટેમ્પરેચર'

**ઉષ્ણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ગરમ હોવાપણું, ઊનાપણું. (૨)

**ઉષ્ણતા-ગમન** ન. [સં.] ઉષ્ણતાની ગતિ [(થર્મોમીટર)

**ઉષ્ણતા-દર્શક** વિ. [સં.] ગરમીનો પારો બતાવનારું

**ઉષ્ણતા-નયન** ન. [સં.] ગરમીને વહન કરવાની ક્રિયા

**ઉષ્ણતા-માન** ન. [સં.] ગરમીનું પ્રમાણ, 'ટેમ્પરેચર' (ન.લ.)

**ઉષ્ણતા-માપક** વિ., ન. [સં.] ગરમીનું માપ કરનારું ('થર્મોમીટર')

**ઉષ્ણતા-વહન** ન. [સં.] ઉષ્ણતા-નયન

**ઉષ્ણતા-વાહક** વિ. [સં.], **ઉષ્ણતા-વાહી** વિ. [સં., પું.] ગરમી વહન કરનારું

**ઉષ્ણતા-સૂચક** વિ. [સં.] ગરમીનું પ્રમાણ બતાવનારું

**ઉષ્ણ-ત્વ** ન. [સં.] જુઓ 'ઉષ્ણ-તા'.

**ઉષ્ણાંક** (ઉષ્ણાઙ્ક) પું. [ + સં. अङ्क પું.] ગરમીનું પ્રમાણ બતાવતો આંકડો, 'ડિગ્રી' [છે તેવો-સૂર્ય

**ઉષ્ણાંશુ** (ઉષ્ણાંશુ) પું. [ + સં. अंशु ] જેનાં કિરણ ગરમ

**ઉષ્ણીષ** પું.' ન. [સં.] પાઘડી, સાફો

**ઉષ્ણીષ-મુકુટ** પું., [સં.], **ઉષ્ણીષ-મુગટ** પું. [+ સં. मुकुट] મૂર્તિ ઉપરનો બેઠી પાઘડીના ઘાટનો મુગટ (સોલંકી કાલ પૂર્વે આ પ્રકારનો મુગટ પ્રચારમાં હતો.)

**ઉષ્ણોદક** ન. [ + સં. उदक] ગરમ પાણી [સ્નાન

**ઉષ્ણોદક-સ્નાન** ન. [સં.] ગરમ પાણીથી કરવામાં આવતું

**ઉષ્ણોપચાર** પું. [ + સં. उपचार ] શરીરમાં ગરમી આવે એ પ્રકારની સારવાર [પ્રકારની દવા

**ઉષ્ણૌષધ** ન. [ + સં. औषध ] શરીરમાં ગરમી આપે તેવા

**ઉષ્મ-** [ સં. उष्मन् પું.નું પ. વિ., એ. વ. રૂપ उष्मा, સમાસમાં उष्म- ] ગરમાવો, ગરમી. (૨) ઉષ્માક્ષર, 'સિબિલન્ટ' (શ ષ સ હ વર્ણ). (વ્યા.)

**ઉષ્મ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ગરમી

**ઉષ્મ-પદ** ન. [સં.] ગરમીવાળું સ્થાન, 'હીટ-સ્પૉટ' (કે.હ.)

**ઉષ્મ-વર્ગ** પું. [સં] વ્યંજનનો ઉચ્ચાર કરતાં મોઢામાં શોષ પડે તેવા વ્યંજનોનો વર્ગ (શ-ષ-સ-હ વ્યંજનો), 'સિબિલન્ટ' (વ્યા.)

**ઉષ્મ-વર્ણ** પું. [સં.], **ઉષ્મ-વ્યંજન** (-વ્યઞ્જન) પું. (સં., ન.] ઉષ્મવર્ગનો તે તે વર્ણ (શ-ષ-સ-હ). (વ્યા.)

**ઉષ્મ-સંઘર્ષી** (-સઙ્ઘર્ષી) વિ. [ સં., પું. ] મહાપ્રાણ ઉષ્માક્ષર રૂપનું (શ-ષ-સ-હ એ વ્યંજનો), 'સ્પાઇરન્ટ એસ્પિરેઇટેડ'. (વ્યા.) [ગરમી. (૨) બાફ, બફારો. (૩) વરાળ

**ઉષ્મા** સ્ત્રી. [સં. उष्मन् પું.નું પ. વિ., એ. વ.] ગરમાવો,

**ઉષ્માક્ષર** પું. [ સં. उष्मन्+अक्षर ન.] ઉષ્મ વર્ગનો તે તે વર્ણ કે વ્યંજન (શ-ષ-સ-હ). (વ્યા.)

**ઉષ્મા-નિયંત્રિત** (-યન્ત્રિત) વિ. [ + સં.] ગરમીને કાબૂમાં રાખવામાં આવી છે તેવું, વાતાનુકૂલિત, 'ઍર-કન્ડિશન્ડ'

**ઉષ્મા-ક્ષેપક** વિ. [+સં.] પોતામાંથી ગરમી બહાર ફેંકનારું, 'એક્સૉથર્મિક' (અ. ત્રિ.)

**ઉષ્મા-ગતિ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [ + સં.] ઉષ્મતાની વધઘટ વિશેનું શાસ્ત્ર, 'થર્મો-ડાયનૅમિક્સ' (પો. ગો.)

**ઉષ્મા-ગૃહ** ન. [+સં.] ગરમી સચવાઈ રહે તેવું મકાન, 'હૉટ-હાઉસ' (ક. મા.) [(લા.) ખંતીલું, હોંશીલું

**ઉષ્માન્વિત** વિ. [+સં. अन्वित] હૂંફવાળું, હૂંફાળું. (૨)

**ઉષ્મા-માપક** વિ. [ + સં.] ગરમી માપનારું યંત્ર, 'થર્મો-મીટર' (ના. દ.)

**ઉષ્મા-શોષક** વિ. [+ સં.] ગરમીનું શોષણ કરનારું, 'એન્ડોથર્મિક' (અ. ત્રિ.)
**ઉષ્માંક** (ઉષ્માઙ્ક) પું. [સં. उष्मन्+अङ्क] એક ગ્રામ પાણીની એક સેન્ટિગ્રેડ અંશ ઉષ્ણતા વધારવા માટે જોઈતી ગરમીનું પ્રમાણ, 'કૅલરી'
**ઉષ્મોદય** પું. [સં. उष्मन् + उदय] અર્ધપારદર્શક પદાર્થમાંથી પસાર થતી વખતે અથવા પ્રતિબિંબ પડતી વખતે અદૃશ્ય ગરમીનાં કિરણોમાંથી ગરમીનાં પ્રકાશિત કિરણ ઉત્પન્ન થવાપણું, 'કૅલોરેસેન્સ'
**ઉષ્મોપચાર** પું. [સં. [उष्मन् + उपचार] શરીરમાં ગરમી આપે તેવી સારવાર, ઉષ્ણોપચાર
**ઉષ્મોપચાર-વિદ્યા** સ્ત્રી. [+ સં.] ગરમ પાણીના સ્નાનથી અથવા બીજી રીતે ગરમી આપીને રોગની સારવાર કરવા સંબંધી જ્ઞાન, 'થર્મેટોલૉજી'
**ઉષ્મોપચારી** વિ. [સં., પું.] ઉષ્મોપચાર કરનારું
**ઉસકણું** ન. [જુઓ 'ઊસકવું' + ગુ. 'અણું' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] વાસણ માંજવાનો સીંદરીનો ડૂચો
**ઉસટાવવું** જુઓ 'ઊસટવું'માં.
**ઉસડકો** પું. [રવા.] સબડકા ભરતાં ખાવું એ
**ઉસડાવવું** જુઓ 'ઊસડવું'માં.
**ઉસડિયું** ન. [જુઓ 'ઊસડવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] એક પાક લઈને તરત વાવેલો મોલ
**ઉસધાન** ન. વીરણનો વાળો, ખસ
**ઉસપાવવું** જુઓ 'ઊસપવું'માં.
**ઉસરડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] નીચે પડેલું ઘસીને એકઠું કરવું, ઊસડવું. (૨) (લા.) બધું ખાઈ જવું. **ઉસરડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉસરડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉસરડાવવું, ઉસરડાવું** જુઓ 'ઉસરડવું'માં.
**ઉસરડો** પું [જુઓ 'ઉસરડવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઊસડીને એકઠું કરવું. (૨) એકઠો કરેલો ઢગલો કે કચરો [ઘટાડો
**ઉસરણ** ન. [સં. उस्सरण > પ્રા. उस्सरण] કમી થવું એ,
**ઉસરણું** ન. [જુઓ 'ઊસરવું' + ગુ. 'અણું' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] એકઠું કરવાનું સાધન
**ઉસરાવવું** જુઓ 'ઊસરવું'માં.
**ઉસવણ, -ણું** ન.[જુઓ 'ઊસ' દ્વારા.] ખારવાળું પાણી, ઊસનું પાણી. (૨) ધોવા–રંગવાના કામમાં આવતું ઉકાળાનું પાણી
**ઉસાણ** પું. પૂનમ અને અમાસની મોટી ભરતી
**ઉસાર** પું. જુઓ 'ઓસાર'.
**ઉસારવું** સ. ક્રિ. [સં. उत्सारय- > પ્રા. उस्सार-] ઉજ્જડ કરવું, નાશ કરવો. (૨) ઉખેડી નાખવું. (૩) દૂર કરવું, ફેંકી દેવું. **ઉસારાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉસારાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઉસારાવવું, ઉસારાવું** જુઓ 'ઉસારવું'માં.
**ઉસારો** પું. [સં. अप-सारक- > પ્રા. ओसारअ-] ઓસરી, પરસાળ. (૨) તડકો ન આવે તેવી જગ્યા
**ઉસાવવું** સ. ક્રિ. સૂપડેથી સોવું. **ઉસાવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉસાવાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉસાવાવવું, ઉસાવાવું** જુઓ 'ઉસાવવું'માં. [ઊંડો શ્વાસ
**ઉસાસ** પું. [સં. उच्छ्वास > પ્રા. ऊसास] ઉચ્છ્વાસ,
**ઉસાસ-નિસાસ** પું., બ. વ. [+સં. निःश्वास > પ્રા. नीसास] ઊંચો શ્વાસ અને નીચો શ્વાસ. (૨) નિસાસા
**ઉસાસવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઉસાસ' (ના.ધા.)] (લા.) ભાંગી નાખવું, ઉખેડી નાખવું. **ઉસાસાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉસાસાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉસાસાવવું, ઉસાસાવું** જુઓ 'ઉસાસવું'માં.
**ઉસીકું,-સું** જુઓ 'ઉશીકું'–'ઓસીકું'.
**ઉસૂલ** પું. [અર.] મૂળ સિદ્ધાંત, તત્ત્વ. (૨) વલણ, સ્વભાવ. (૩) ઠરાવ, નિયમ. (૪) મત
**ઉસેટણું** જુઓ 'ઉશેટણું'.
**ઉસેટવું, ઉસેટાવવું, ઉસેટાવું** જુઓ 'ઉશેટવું'માં.
**ઉસેડવું, ઉસેડાવવું, ઉસેડાવું** જુઓ 'ઊસડવું'માં
**ઉસેવણ** ન. [જુઓ 'ઉસેવવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] રંગવા–ધોવાના ઉકાળાનું ક્ષારવાળું પાણી, ઉસવણ
**ઉસેવવું[1]** સ. ક્રિ. સૂતર કે રેશમ ઉપર રંગ ચડાવતાં પહેલાં એને અમુક જાતના ખારવાળા ઉકાળામાં બોળી રાખવું. (૨) બાફ આપવી. (૩) વધારાનું પાણી કાઢી નાખવું. (૪) સૂપડેથી સોવું. **ઉસેવાવું[1]** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉસેવાવવું[1]**, પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉસેવવું[2]**, જુઓ 'ઉશેવવું'માં. **ઉસેવાવું[2]** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉસેવાવવું[2]** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉસેવાવવું[1], ઉસેવાવું[1]** જુઓ 'ઉસેવવું'માં.
**ઉસેવાવવું[2], ઉસેવાવું[2]** જુઓ 'ઉશેવવું[1]'માં.
**ઉસૈડવું** [પ્રવાહી ઉચ્ચારણ] જુઓ 'ઉસરડવું'. **ઉસૈડાવું** કર્મણિ., **ઉસૈડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઉસૈડાવવું, ઉસૈડાવું** જુઓ 'ઉસૈડવું'માં.
**ઉસૈડો** પું. (પ્રવાહી ઉચ્ચારણ) જુઓ 'ઉસરડો'.
**ઉસ્તાદ** પું. [ફા.] શિક્ષક, ગુરુ. (૨) વિ. કાબેલ, હોશિયાર. (૩) (લા.) લુચ્ચું, ધૂર્ત
**ઉસ્તાદી** સ્ત્રી. [ફા.] ઉસ્તાદપણું
**ઉસ્તાની** સ્ત્રી. [ફા. 'ઉસ્તાદ્'નું ઉર્દૂ–હિંદી' રૂપ] ગુરુ-પત્ની
**ઉહાર** પું. કાચબો. (૨) તડકા અને વરસાદથી બચાવે તેવો ગાડી–મિયાના–પાલખીનો પડદો
**ઉહારી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કાચબી
**ઉહાભરો** પું. આફરો [ખાંડણિયો
**ઉળૂખળો** પું. [સં. उलूखलक-નું ગુ. ઉચ્ચારણ] ઊખળો,
**ઉંછ-વૃત્તિ** (ઉઞ્છ-) સ્ત્રી. [સં.] ખેતરમાં પડેલા દાણા વીણીને એનાથી ચલાવવામાં આવતું ગુજરાન
**ઉંછ-શીલ** (ઉઞ્છ-] વિ. [સં.] ખેતરમાં પડેલા દાણા વીણીને એનાથી ગુજરાન ચલાવવા ટેવાયેલું
**ઉંછિત** (ઉઞ્છિત) વિ. [સં.] ખેતરમાં પડેલું વીણેલું
**ઉંદર** અને સમાસવાળા શબ્દો માટે જુઓ 'ઊંદર'. [૨'માં.
**ઉંબર, ૦ ડો, ઉંબરો** વગેરે શબ્દો માટે જુઓ 'ઊંબર'–'ઊંબ-
**ઉંબળેટિયો** જુઓ 'ઊંબળેટિયો'. [ડૂંડી
**ઉંબિકા** (-ઉમ્બિકા), **ઉંબી** (-ઉમ્બી) સ્ત્રી. [સં.] ધાન્યની
**ઉંમર** (ઉમ્મર) જુઓ 'ઉમર'.
**ઉંમર-ભર** (ઉમ્મર-) જુઓ 'ઉમર-ભર'.
**ઉંમર-લાયક** (ઉમ્મર-) જુઓ 'ઉમર-લાયક'. [વિધિ
**ઉંમર-સ્વીકાર** (ઉમ્મર-) પું. [+ સં.] ઉંમર દાખલ કરવાનો




**ઊ** પું. [સં.] ભારતીય-આર્ય વર્ણમાળાનો ઓષ્ઠ્ય દીર્ઘ સ્વર (એ અસ્વરિત દશામાં તો હ્રસ્વ જ ઉચ્ચરિત થાય છે, પરંતુ સ્વરિત દશામાં પણ હ્રસ્વ ઉચ્ચરિત થાય છે. મુખ્યત્વે. વ્યુત્પત્તિને કારણે અને સગવડ માટે જોડણીમાં એનો સ્વીકાર અસ્વાભાવિક રીતે કરવામાં આવ્યો છે.)

**ઊ-ઋણ** વિ. [સં. उद् > ઊ + સં.] અનૃણી, કરજ વિનાનું

**ઊકટવું** સ.ક્રિ. ઊંધું વાળવું. (૨) અપમાન કરવું. (૩) ખોદવું. (૪) ઘૂંટવું. (૫) વારંવાર કહેવું. (૬) યુક્તિથી છાની વાત કઢાવવી. (૭) જવાબદારીની યાદી આપવી. **ઊકટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉકટાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊકટો** પું. દુખવા આવેલી આંખનું લોહી તોડવા માટે આંજવાની દવાનો લેપ કે મલમ, ઊગટો

**ઊકડું** વિ. [સં. उत्कटक- > પ્રા. उक्कडअ-] અધૂકડું, ઉભડક

**ઊકડો**[1] પું. [દે. પ્રા. उक्कोड-રાજા વગેરેને આપવામાં આવતું ધન] વરસે કે અમુક મુદતે નાણાં આપવાનું ઠરાવી વસ્તુ લેવાની રીત. (૨) વર્ષાસન, વરસૂંદ

**ઊકડો**[2] પું. સોના ચાંદીના દાગીનાને સાફ કરવા માટે આમલી કે તેજાબમાં ઉકાળવાપણું

**ઊકણવું** અ.ક્રિ. નાસી જવું, ભાગી જવું, પલાયન થવું. **ઊકણાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉકણાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊકન** વિ. [સં. उत्कर्ण > પ્રા. उक्कन्न- ઊંચા કાનવાળું] (લા.) સજ્જ, તૈયાર, હાજર. (૨) વિવાહ કરવા જોગ ઉંમરે પહોંચેલું

**ઊકરવું** અ.ક્રિ. [સં. उत्-कृ-कर्- > પ્રા. उक्कर- ખોદવું] (લા.) અછતને કારણે ચાલી નીકળવું. **ઊકરાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉકરાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊકલવું** અ.ક્રિ. [દે. પ્રા. उक्केल्ल-] લખેલું કે અક્ષરાંકિત થયેલું વંચાવું. (૨) એક પછી એક આગળ આગળ નજર પહોંચવી. (૩) ગાંઠ કે ગૂંચ ઊખળતી જવી. (૪) સૂઝ પડવી. (૫) પૂરું થવું. [ઊકલી જવું. (રૂ. પ્ર.) મરણ પામવું] **ઉકેલવું** પ્રે., સ.ક્રિ. [દે. પ્રા. उक्केल- ઉપરથી 'ઉકેલવું' આવ્યા બાદ એને પ્રેરક ગણી આ અ.ક્રિ. રૂપ વિકસેલું છે.]. **ઉકેલાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉકેલાવવું** પુનઃપ્રે. સ.ક્રિ.

**ઊકવવું** જુઓ 'ઊકવું'માં. [ઊકવવું પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊકવું** સ.ક્રિ. ભૂલી જવું, ચૂકી જવું. **ઉકાવું** કર્મણિ., ક્રિ.

**ઊકસ** વિ. ખારું

**ઊકસ-વાની** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'વાની'.] મીઠું મેળવેલ સુરકો

**ઊકસા-ઊકસી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊકસવું'.] બોલાચાલી, તકરાર

**ઊકસવું** અ.ક્રિ. ઉશ્કેરાવું. (૨) પ્રગટવું. (૨) સ.ક્રિ. હલાવવાની કોશિશ કરવી. **ઊકસાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉકસાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊકળ-બિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [જુઓ 'ઊકળવું' + સં., પું.] કોઈ પ્રવાહી ગરમીથી ઊકળે એનો આંક કે એ ગરમીનું માપ બતાવતું બિંદુ, 'બૉઇલિંગ પૉઇન્ટ' (પ. વિ.)

**ઊકળવું** અ.ક્રિ. [સં. उद् + क्वथ् દ્વારા. જુઓ 'ઉકાળો'.] પ્રવાહીનું અગ્નિથી ગરમ થતાં ખદખદવું. (૨) (લા.) ગુસ્સે થવું, ક્રોધે ભરાવું. (૩) (અરુચિની રીતે) બનવું, થવું. (૪) સફળ થવું. [-નું તેલ રેડવું (રૂ.પ્ર.) છાતીમાં ચકરડો પડવો, ધ્રાસકો પડવો. **ઊકળેલું** (રૂ.પ્ર.) ઉશ્કેરાઈ ગયેલું] **ઊકળાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉકાળવું** પ્રે., સ.ક્રિ. **ઉકળાવવું** પુનઃપ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊ-કાર** પું. [સં.] 'ઊ' વર્ણ. (૨) 'ઊ' ઉચ્ચાર

**ઊકારાંત** (-રાન્ત) વિ. [+ સં. अन्त] જેને છેડે 'ઊ' સ્વર છે તેવું (પદ કે શબ્દ)

**ઊખડ-બાખડ** વિ. [હિં.] ખાડાખબડાવાળું, ટેકાઢળિયાવાળું

**ઊખડવું** અ.ક્રિ. [સં. उत्खात- > પ્રા. उत्खाड- ઉપરથી 'ઉખાડવું' આવ્યા બાદ એને પ્રેરક ગણાતાં આ અ.ક્રિ. રૂપ વિકસેલું છે.] વળગેલું કે ચોટેલું હોય ત્યાંથી જુદું ઊપડી આવવું. (૨) ખોદાઈ જવું, નાશ પામવું. (૪) બખિયો જુદો પડવો. (૫) (લા.) વંઠી જવું, છકી જવું, બગડી જવું. **ઉખાડવું, ઉખેડવું** પ્રે., સ.ક્રિ. [ઊખડી જવું, ઊખડી પડવું (રૂ. પ્ર.) સર્વનાશ પામવું. **ઉખેડી નાખવું** (રૂ. પ્ર.) પાયમાલ કરવું]

**ઊખત**[1] [સં. उत्खात > પ્રા. उक्खत्त] ખોદાયેલું. (૨) (લા.) છોડેલ, છકેલ, ઉદ્ધત

**ઊખત**[2] (-ત્ય) સ્ત્રી. ભાન, સમજ. (૨) પહોંચ, હોશિયારી. (૩) નવાઈ, આશ્ચર્ય, અચંબો

**ઊખદ**[2] (-દ્ય) સ્ત્રી. ઊખત, નવાઈ, આશ્ચર્ય, અચંબો

**ઊખધ**[2] ન. [સં. औषध] ઓસડ, દવા

**ઊખર** વિ. [સં. ऊषर] ખારવાળું. (૨) (લા.) ઉજ્જડ, વેરાન (ખાસ કરી જમીન માટે)

**ઊખરવું** સ.ક્રિ. [સં. उद्-क्षर- > પ્રા. उक्खर-] ખરી પડવું. (૨) લથડી પડવું, ઠોકર ખાઈ નીચે પડી જવું. **ઊખરાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉખરાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. [એક ઘાસ

**ઊખલ**[1], (-લ્ય), **-લી**[1] સ્ત્રી. ઘણાં પાંદડાંવાળું એ નામનું

**ઊખલ**[2], (-લ્ય), **-લી**[2] સ્ત્રી. [સં. उदूखल પું. દ્વારા] (લા.) સ્ત્રીની યોનિ, ઓખલી

**ઊખલું** વિ. બહોળું, વિશાળ

**ઊખવવું** જુઓ 'ઊખવું'માં.

**ઊખવું** અ.ક્રિ. મોળું પડવું, નરમ થવું. (૨) સાંધા ઢીલા થવા. **ઉખાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઊખવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊખળ**[1] ન., (-ળ્ય) સ્ત્રી., [સં. उदूखल > પ્રા. उक्खल પું.] ખાંડણિયો, ઊખળો. (૨) ન. નાનું સાંબેલું [તરેલું

**ઊખળ**[2] ન. ચોકિયા ગાડાના બે આગળના બળદોનું ધૂંસરું,

**ઊખળ**[3] ન. પહેલી વાર ખેડવાણ કરેલી જમીન

**ઊખળવું** અ.ક્રિ. [દે. પ્રા. उक्खाल ઉખેડવું, ઉન્મૂલન કરવું દ્વારા 'ઊખેળવું' થયા પછી અ.ક્રિ. નો વિકાસ] વીંટાયેલું પાછું ઊકલવું, વળનું ઊકલવું, વળ ઊતરવો. (૨) (લા.) બનાવનું ફરી બનવું. (૩) લાંબો વખત વાતો થયા જ કરવી. (૪) ગુસ્સે થઈ ને બોલવું. **ઊખળાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉખેળવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊખણી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊખણો[1]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ખાંડણિયો, નાનો ઉખળિયો

**ઊખળી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊખળ[2]'.] ચાર બળદવાળા ગાડાના બે આગળના બળદનું ધૂસરું, તરેલું. (૨) જેની વધ વધારે હોય તેવું, નાની વય છતાં પ્રમાણમાં વધારે ઊંચું, ઉલેર

**ઊખણું** ન. [સં. उदूखल- > પ્રા. उक्खल- પું] ખાંડણિયો, ઊખણો. (૨) સાંબેલું. (૩) સૂપડું

**ઊખણો**[1] પું. [સં. उदूखल- > પ્રા. उक्खल-] ખાંડણિયો

**ઊખણો**[2] પું. વયના પ્રમાણ કરતાં ઊંચો વધી ગયેલો છોકરો, ઉલેર છોકરો

**ઊગ**[1] (-ગ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊગવું.']. ઊગવાની પ્રક્રિયા, ઊગણી

**ઊગ**[2] (-ગ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊંગવું.'] ગાડાની ધરી ઉપર મૂકેલ તેલવાળાં ચીંથરાનો અને લોઢાના ઘસારાનો થતો તેલી લોંદો, મળી (ગાડાની)

**ઊગટ**[1] (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ .'ઊગટવું.'] માંજવાપણું. (૨) પીઠી ચોળવામાં વપરાતું સુગંધીદાર પદાર્થોનું પ્રવાહી

**ઊગટ**[2] (-ટ્ય) સ્ત્રી. ઊભા રાખેલા વાહનને જતું રહેતું રોકવા એનાં પૈડાં આગળ કે પાછળ મુકાતું અટકણ

**ઊગટવું** સ.ક્રિ. ઊટકવું, માંજવું. (૨) લગ્ન પ્રસંગે વરકન્યાને સુગંધી પદાર્થોનું બનાવેલું પ્રવાહી ચોળવું. **ઊગટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉગટાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊગટો**[1] પું. [જુઓ 'ઊગટવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] માટીના વાસણને ચળકતાં કરવા બીજી વાર ચાકડે ચડાવતી વખતે વપરાતું માટીનું એક સાધન

**ઊગટો**[2] જુઓ 'ઊકટો.'

**ઊગટો**[3] પું. ઘોડાના તંગની વાધરી

**ઊગડું** વિ. [સં. उद्गत- > પ્રા. उग्गड] ઉભડક, અધ્ધર પગે પૂંઠ ટેકવ્યા વિના બેઠેલું

**ઊગણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊગવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ઊગ, ઉગમણ

**ઊગત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊગવું' દ્વારા.] પેદાશ, ઊપજ

**ઊગમ** જુઓ 'ઉગમ'.

**ઊગમ-કાલ(-ળ)** જુઓ 'ઉગમ-કાલ(-ળ).'

**ઊગમવું** અ.ક્રિ. [સં उद्-गम् > પ્રા. उग्गम, ના.ધા. દ્વારા] ઊગવું, બહાર આવવું. (૨) ઉદિત થવું, બહાર દેખાવું. (૩) જન્મ થવો, પેદા થવું

**ઊગમ-સ્થાન** જુઓ 'ઉગમ-સ્થાન.'

**ઊગર** (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊગરવું.'] ઊગરવું એ, ઉગાર, બચાવ. (૨) વધારો, બચત. (૩) ચાવી રસરૂપ બનાવેલી વસ્તુ, ઓગાળ

**ઊગરવું** અ.ક્રિ. બચી જવું, સંકટમાંથી સલામત નીકળી આવવું. (૨) નુકસાન કે ખર્ચમાંથી બચી જવું. (૩) બાકી રહેવું, અવશિષ્ટ રહેવું. **ઊગરાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉગારવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.

**ઊગવવું**[1] સ.ક્રિ. [જૂ. ગુજ.] સૂકવવું, કોરું થવા ખુલ્લામાં (વસ્ત્રને) લટકાવવું

**ઊગવવું**[2] પ્રે.,સ.ક્રિ. 'ઊગવું'નું આવું પ્રે. રૂપ વપરાતું નથી., 'ઉગાવવું' પણ નહિ; માત્ર 'ઉગાડવું' જ વપરાય છે.

**ઊગવું** અ.ક્રિ. [સં. उद्-गत- ભૂ.કૃ. > પ્રા. उग्गअ, उग्ग દ્વારા ના. ધા.] ઊંચે આવવું, ઉદિત થવું. (૨) (બીજ-માંથી) ફૂટી બહાર આવવું (૩) ઉદ્ભવવું, ઉત્પન્ન થવું. (૪) સ્ફુરવું. [-તા ઝાડનું મૂળ છેદવું (રૂ. પ્ર.) શરૂથી જ મારી નાખવું. **-તાં આથમવું** (રૂ. પ્ર.) જન્મ થતાંની સાથે નાશ પામવું. **-તું ઝાડ** (રૂ. પ્ર.) જુવાની. **-તું ડામવું** (રૂ. પ્ર.) વધવા દીધા પહેલાં જ નાશ કરવો. **-તો સૂરજ** (રૂ. પ્ર.) ચડતીનો સમય **-તેવું આથમવું** (રૂ. પ્ર.) કામકાજ વિના બધો સમય પસાર થવો. **ઊગી આવવું** (રૂ. પ્ર.) સૂઝવું, ભવિષ્ય જાણવું. **ઊગી નીકળવું** (રૂ. પ્ર.) ઊગવું. **ઊગી સરવું** (રૂ.પ્ર.) લેખે લાગવું, પાર ઊતરવું. **ઊગ્યા આથમ્યાની ખબર** (રૂ. પ્ર.)દુનિયાદારીની ખબર હોવી.] **ઉગાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉગાડવું** સ. ક્રિ.

**ઊઘડ** ન. [જુઓ ઊઘડવું.'] ઊઘડવું એ, ખુલ્લુ થવાપણું. (૨) વિ. ઉઘાડું, ખુલ્લું

**ઊઘડવું** અ.ક્રિ. [સં. उद्-घट् > પ્રા. उग्घड -] (બિડાયે-લાનું) ખુલ્લું થવું, ખૂલવું. (૨) (લા.) ઉદય થવો, ચડતી થવી. (૩) ખીલી ઊઠવું (રંગ વગેરેનું). (૪) સ્પષ્ટ થવું (કંઠ વગેરેનું). (૫) અર્થ સરવો, સફળતા મળવી. (૬) (વાતો વગેરેનો) વેગ પકડવો. (૭) સમજ પડવી. **ઊઘડાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉઘાડવું**, **ઉઘેડવું** પ્રે., સ.ક્રિ. **ઉઘડાવવું** પુનઃપ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊઘડું** વિ. [જુઓ 'ઊઘડવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] ઉઘાડું, ખુલ્લું, ઊઘડ

**ઊઘરવું** અ.ક્રિ. [સં. उद्-ग्रह्-ઊંચકાવું > પ્રા. उग्घर-] (લા) પ્રકાશ થવો. (૨) ઊખડવું. (૩) છૂટાછેડા મળવા. (૪) ચામડી ઊતરવી. (૫) કંગાલ થઈ જવું. **ઊઘરાવું** ભાવે., ક્રિ. [કુંવારું

**ઊઘરું** વિ. [સં. उद्-गृहक > પ્રા. उग्घरअ] ઘર કર્યા વિનાનું,

**ઊઘલવું** અ.ક્રિ. (પરણ્યા પછી કન્યાનાં માબાપ તરફથી જાનને) વિદાય આપવી, (જાનનું કન્યા-સહિત) રવાના થવું. **ઊઘલાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉઘલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊચક** જુઓ 'ઉચ્ચક'.

**ઊચક-નીચક** ન. [જુઓ 'ઊંચું' અને 'નીચું'.] ઊંચે નીચે જતો ફજેત-ફાળકો, ચકડોળ

**ઊચક-મેલ** (ઊચકય-મેલ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊચકવું' + 'મેલવું'.] ઊચકવું અને પાછું નીચે મૂકવું એ

**ઊચક-મેળ** પું. [જુઓ 'ઊચક' + 'મેળ'.] ઊચક આપેલી ચીજો અને રકમો નોંધવાની પોથી કે ચોપડો

**ઊચકવું** જુઓ 'ઊંચકવું.' **ઊચકાવું** કર્મણિ., ક્રિ **ઉચકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊચકી** સ્ત્રી [જુઓ 'ઊંચું' દ્વારા.] હેડકી, વાધણી [૦દે

(-હ્ય્ડ) (રૂ.પ્ર.) સાદો દંડ પીલી-બેઠક કરી-ઊંચા ઊછળી-નીચે પડી કરાતી એક કસરત]

**ઊચકું** વિ. [જુઓ 'ઊંચું' દ્વારા.] વગર વિચાર્યે ઉધાર લેનારું. (૨) નાદાર, દેવાળિયું

**ઊચકો** પું [જુઓ 'ઊંચું' દ્વારા.] એકસામટો આપવા કે લેવા નક્કી કરેલ આંકડો, ઊધડી રકમ, ઊધડ. (૨) દુકાળના વખતમાં દાણાની ખાણ ઉઘાડવામાં આવે ત્યારે એના ઉપર લેવાતો કર. (૩) બદલો, પૈઠણ. (૪) અધીરાઈ, ઉતાવળ

**ઊચટવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ઊંચું' દ્વારા.] ઊછળવું. (૨) ભડકવું. ખસી જવું. (૪) વિરક્ત થવું. (૫) અલગ પડવું (ચોટેલું હોય તે). **ઊચટાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉચટાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊચડવું,** અ.ક્રિ [દે.પ્રા. उच्चम- ઊંચું ફેંકાયેલું.] ચોટેલું છૂટું પડવું, ઉચેડાવું. **ઊચડાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉચેડવું, ઉચાડવું** પ્રે., સ.ક્રિ. **ઉચેડાવવું** પુનઃપ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊચણવું** સ.ક્રિ. [સં. उद्-चिनु->પ્રા. उच्चिण-ચૂંટવું, એકઠું કરવું.] ઉકેલવું, ગૂંચ કાઢવી, છૂટું છૂટું કરી રીતસર ગોઠવવું. (૨) તાંતણા છૂટા કરવા. (૩) ગૂંચવાયેલી ફાળફીઓને પરતીઓ ઉપર ચડાવવી. **ઊચણાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉચણાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. [વગર

**ઊચ-મૂચ** ક્રિ.વિ. અચબૂચ, એકાએક, અચાનક, ખબર

**ઊચરવું** સ. ક્રિ. [સં. उद् + चर->પ્રા. उच्चर-] ઉચ્ચરવું, બોલવું, વદવું. **ઊચરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉચરાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.

**ઊચલ-બાંગડી** સ્ત્રી. ['ઊચલવું' + 'બાંગું' જુદા પડેલા હાથવાળું, દ્વારા] હાથપગ પકડી લટકતું ઉપાડી લેવાની ક્રિયા, ટાંગા-ટોળી

**ઊચલ(-ળ)વું** અ.ક્રિ. [સં. उद् + चल्->પ્રા. उच्चल्ल, ळ-] ઉચાળા લઈ ચાલ્યા જવું. (૨) (લા.) ઋતુમાં આવવું, રજસ્વલા થવું. (૩) સ.ક્રિ. ઊંચકવું, ઉપાડવું, (૪) કામ કરવાનું માથે લેવું. **ઊચલા(-ળા)વું** ભાવે., ક્રિ. **ઉચલા(-ળા)વવું** પ્રે,, સ.ક્રિ.

**ઊચલા-ઊચલ** (-લ્ય), **-લી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊચલવું' -દ્વિર્ભાવ, + ગુ. + 'ઈ' ત.પ્ર.] હાથોહાથ ચીજ લેવાપણું. (૨) હેરફેર, ફેરવણી, અદલાબદલી. (૩) દોડાદોડ, ખળભળાટ, હાલકહૂલક

**ઊચલા(-ળા)વું** જુઓ 'ઊચલવું'માં.

**ઊચવવું** સ.ક્રિ. ઉછીનું આપવું, ધીરવું. **ઊચવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉચવાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊચવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ઊંચું',-ના.ધા.] (લા.) દૂધ દેતું બંધ થવું, વસૂકવું. (૨) મળતું હોય તે બંધ થવું. [**ઊચી જવું** (રૂ.પ્ર.) વસૂકી જવું]

**ઊચળવું, ઊચળાવું** જુઓ 'ઊચલવું'માં.

**ઊછર-ભાવ** પું. [જુઓ 'ઊછરવું' + સં.] મોટા થતા જવાપણું, ઉછેર. (૨) વૃદ્ધિ પામવાની શક્તિ

**ઊછર-વું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઉછેરવું'; એ સ.ક્રિ. ઉપરથી આ. અ.ક્રિ. વિકસ્યું છે.] વિકસવું, વૃદ્ધિ પામવું, પાલન-પોષણથી મોટા થવું. **ઊછરાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉછેરવું** પ્રે., સ.ક્રિ. **ઉછરાવવું, ઉછેરાવવું** પુનઃપ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊછરેલ-પાછરેલ, ઊછર્યું-પાછર્યું** વિ. ['ઊછરેલ' અને 'ઊછર્યું'નો ક્રમે દ્વિર્ભાવ. જુઓ ઊછરવું' + ગુ. 'એલ' બી. ભૂ.કૃ., ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] સારી રીતે ઊછરેલું

**ઊછળવું** અ.ક્રિ. [સં. उद् + शल् > પ્રા. उच्छल-] ઉછાળો મારવો, નીચેથી ઊંચે ફેંકાવું. (૨) કૂદવું, છલંગ મારવી. (૩) છોળો આવતી હોય એમ થવું. (૪) (ભાવ-તાલનું) ઊંચે આવવું. (૫) (લા.) ગુસ્સે થઈને બોલવું. (૬) ફુલાવું, હરખાવું. **ઊછળાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉછાળવું** પ્રે., સ.ક્રિ. **ઉછળાવવું** પુનઃપ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊછિયો**[1] પું. [જુઓ 'ઉછીનું.'] ઉછીની લીધેલી રકમ, કરજ. (૨) ઉછીની ચીજની ભરી આપવાની રકમ

**ઊછિયો**[2] પું. [જુઓ 'ઓછું.'] તોલમાં ઓછું રહેતું હોય ત્યારે તોલ સરખો કરવા માટે ચહલામાં મુકાતું સાંધણ. (૨) પ્રવાહી ચીજ આપવાની હોય તેમાં અધૂરો રહેતો જથ્થો

**ઊજકો** પું. ખેતરમાં રાખવામાં આવતો ચાડિયો

**ઊજડ** વિ. જુઓ 'ઉજ્જડ.'

**ઊજડ-ખ(-ખં)ખ,** (-ખઙ્ખ) વિ. [+ રવા.] તદ્દન વેરાન

**ઊજડ-ન-રાડ** (-ડ્ય) વિ. [+ જુઓ 'ન' + 'રાડ'.] કોઈ રાડ પણ ન સાંભળે એવું વેરાન [નવમીનો દિવસ

**ઊજડ-નોમ** (-નોમ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'નોમ'.] આષાઢ વદિ

**ઊજડવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ઉજ્જડ', -ના. ધા.] ઉજ્જડ થઈ જવું, વેરાન થઈ જવું. **ઊજડાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉજડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

ઊજડું ન, ઝાંખું અજવાળું, ઝળઝળું. (૨) ભળભાખળું, પરોઢ

**ઊજણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊંજવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] રોગીને આરામ કરવા માટે મંત્ર જાણનારથી મંત્ર ભણીને રોગીના માથા ઉપર પાંચ સાત વાર લૂગડું ખંખેરવાની કરાતી ક્રિયા

**ઊજમ** પું. [સં. उद्यम > પ્રા. उज्जम] (લા.) ઉત્સાહ, ઉમંગ, હોંશ. (૨) આનંદ, હર્ષ

**ઊજમ-જળ** ન. [+ સં. जल] (લા.) પરસેવો, સ્વેદ

**ઊજમ-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય], **ઊજમ-ભર્યું** વિ. [+ ગુ. 'ભરવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] ઉત્સાહી, ઉમંગી. (૨) આનંદી, હરખભર્યું

**ઊજમાવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ઊજમ', ના. ધા.] ઉમંગમાં આવવું, હોંશીલા બનવું. (૨) આનંદિત થવું, હર્ષિત થવું. (૩) ખંતીલા થવું

**ઊજ(-ઝ)રવું** અ.ક્રિ. બાળપણ વટાવી જવું, ઊછરી આવવું. **ઊજ(-ઝ)રાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉજે(-ઝે)રવું** પ્રે., સ.ક્રિ. **ઉજે-(-ઝે)રાવવું** પુનઃ પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊજળડું** વિ. [જુઓ 'ઊજળું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઊજળું, પ્રકાશિત. (૨) ગોરું

**ઊજવવું** સ.ક્રિ. [સં. उद् - याप- > પ્રા. उज्जव-] વ્રત પૂરું થયે ઉજવણી કરવી. (૨) ઉત્સવ કરવો. (૩) (મૂઆ પાછળ) સારો ખર્ચ કરવો. **ઊજવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉજવાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊજવું**[1] અ.ક્રિ. [સં. उद्-या > પ્રા. उज्जा-] દોડવું

**ઊજવું**[2] જુઓ 'ઊંજવું.'

**ઊજળવું** અ.ક્રિ. [સં. उद्-ज्वल् > પ્રા. उज्जल-] ઊજળું થવું, પ્રકાશિત થવું. (૨) શોભાયમાન થવું, દીપવું. **ઊજળાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉજળાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊજળી નોમ** (–નોમ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊજળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + જુઓ 'નોમ'.] આષાઢ સુદિ નવમીનો દિવસ

**ઊજળી-પરજ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊજળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + જુઓ 'પરજ.'] ઊજળી પ્રજા. (૨) ભીલની એક જાત

**ઊજળું** વિ. [સં. उज्ज्वलक- > પ્રા. उज्जलअ-] ઉજાશવાળું, અજવાળું બતાવતું. (૨) ગૌર વર્ણનું, ગોરું. (૩) (લા.) કલંક વગરનું, નિર્મળ. (૪) ઉચ્ચ વર્ણનું, ઊંચી જ્ઞાતિનું. (૫) પૈસે ટકે સુખી, સાહુકાર. (૬) શુભ, મંગળ. (૭) ન. વૃદ્ધના મરણ પાછળ કરવામાં આવતું કારજ. [**–ળા પગનું, –ળાં પગલાંનું** (રૂ.પ્ર.) શુકનિયાળ. (૨) (કટાક્ષમાં) અપશુકનિયાળ. **–ળાં કપડાં, –ળાં લૂગડાં** (રૂ.પ્ર.) સારી પ્રતિષ્ઠા–આબરૂ. **૦કરવું** (રૂ.પ્ર.) આબરૂ વધારવી. (૨) ફાયદો કરી આપવો. (૩) સારું કામ કરવું. **૦ખરચ** (રૂ.પ્ર.) ઘરડા માણસના મરણ પાછળ કરાતો વરો. **૦ ફટ(૦ક), ૦ફટાક** (રૂ.પ્ર.) સાવ સફેદ. **૦ફૂલ** (રૂ.પ્ર.) ફૂલ જેવું સાવ સફેદ. **૦બફાંગ** (રૂ.પ્ર.) તદ્દન સફેદ. (૨) ચકચકતું. **૦મોઢું** (રૂ.પ્ર.) હસતો ચહેરો. **૦વાજવું** (રૂ.પ્ર.) પ્રકાશિત, તેજદાર. **૦વાળવું** (રૂ.પ્ર.) ફાયદો કાઢવો. **–ળે લૂગડે** (રૂ.પ્ર.) આબરૂથી. **–ળો બગ** (રૂ.પ્ર.) કપટી માણસ. **–ળો દહાડો** (–દા:ડો) (રૂ.પ્ર.) શુભ અવસર, આનંદ મંગળનો પ્રસંગ] [ભપકો

**ઊઝક-તૂઝક** ('ઊઝકથ–તૂઝકથ) સ્ત્રી. [રવા.] ટાપટીપ, ભવ્યતા,

**ઊઝકવું** અ.ક્રિ. ઉછાળો મારવો, છલંગ મારવી, કૂદવું. (૨) (લા.) ચંચળ હોવું. **ઊઝકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉઝકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊઝરવું, ઊઝરાવું** 'જુઓ 'ઊજરવું'માં.

**ઊઝરેલ-પાઝરેલ** વિ. ['ઊઝરેલ'નું દ્વિત્વ. જુઓ 'ઊજરવું' + ગુ. 'એલ' બી. ભૂ.કૃ.] ઉછેરીને મોટું કરવામાં આવેલું, ઊછરીને મોટું થયેલું

**ઊઝલવું** સ.ક્રિ. પાણી અથવા બીજું પ્રવાહી એક વાસણ-માંથી બીજામાં રેડવું. **ઊઝલાવું** કર્મણિ., ક્રિ.

**ઊઝવવું** સ.ક્રિ. [સં. उज्झ्-] ત્યાગ કરવો, છોડી દેવું

**ઊટ, ૦ડો** પું. [+ ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ગાડાનો ધૂંસરી બંધાય છે તે નીચેનો ટેકો, ઊંટડો

**ઊટક-નાટક** પું., ન. [જુઓ 'નાટક'નો દ્વિર્ભાવ.] (લા.) અહીં તહીંનું કામ, અનિશ્ચિત કામ

**ઊટકવું** સ.ક્રિ. માંજવું, સાફ કરવું, અજવાળવું. **ઊટકાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉટકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊટણું** ન. જુઓ 'ઉગટણું'.

**ઊટવાવું** અ.ક્રિ. ચોળાવું, ચોપડાવું, મર્દિત થવું. (૨) (લા.) નાશ થવો, મરી જવું. **ઉટવાવાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉટવાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊટો-કૂટો** પું. [જુઓ 'કૂટો'નો દ્વિર્ભાવ.] અનાજને ખાંડ્યા ઝાટક્યા પછી રહેલાં ફોતરાં. (૨) (લા.) સર્વનાશ

**ઊઠ**[1] પું., ન. [જુઓ 'ઊઠું'.] સાડા ત્રણનો આંક. (૨) વિ. સાડા ત્રણ

**ઊઠ**[2] ન. અવળો રસ્તો. (૨) (લા.) છેતરપીંડી

**ઊઠ-ઊઠ** (ઊઠ્ય – ઊઠ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊઠવું', દ્વિર્ભાવ.] વારંવાર ઊઠવાની ક્રિયા

**ઊઠક-બેઠક** (ઊઠક્ય–બેઠક્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊઠવું–બેસવું.] વારંવાર ઊઠવું બેસવું એ. (૨) (લા.) વ્યાકુળતા, માનસિક અશાંતિ, ચિંતાતુરપણું

**ઊઠણ** પું. દિવસ, વાસો

**ઊઠણી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊઠવું' + ગુ. 'અણું' કૃ.પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય ] (લા.) વારંવાર દુખવા આવી હોય તેવી (આંખ)

**ઊઠતાં-વેંત, ઊઠતાં-વાંત** ક્રિ.વિ. [+ ગુ. 'તું' વ. કૃ. + 'વેંત' 'વાંત' નિરર્થક ઉમેરણ] ઊઠીને તરત જ

**ઊઠ-બેઠ** (ઊઠ્ય–બેઠ્ય) સ્ત્રી. ['ઊઠવું + બેઠું' દ્વારા] વારંવાર ઊભા થવું અને બેસી જવું, ઊઠ-બેસ. (૨) સાથે બેસવાનો મિત્રાચારીનો વ્યવહાર. (૩) ફિકરને લીધે વારંવાર ઊભા થવું –બેસવું એ. (૪) (લા.) અજંપો, બેચેની, અકળામણ. (૫) સુવાવડની ગભરામણ

**ઊઠ-બેશ,-સ** (ઊઠ્ય-બેશ્ય,–સ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊઠવું' + બેસવું'.] ઊભા થવું અને બેસી જવું એ. (૨) (લા.) અજંપો, બેચેની

**ઊઠવવું** સ. ક્રિ. [સં. उत्थान- > પ્રા. उट्ठाव-,उट्ठव] ઉઠાડીને દોડાવવું, ઉશ્કેરીને દોડાવવું. (૨) હલ્લો કરવો, ચડાઈ કરી જવું

**ઊઠવું** અ. ક્રિ. [સં. उत्-स्था=उत्था- > પ્રા. उट्ठ-] ઊભા થવું, બેઠા થવું. (૨) નિદ્રામાંથી જાગવું. (૩) ઊપસી આવવું. (૪) નબળું થવું, મંદ થવું. (૫) (લા.) નુકસાન થવું. (૬) સ્પષ્ટ થવું, ખીલવું. (૭) નીવડવું. **ઉઠાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉઠાડવું, ઉઠાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. પ્રે. નાં બંને રૂપોમાં અર્થ-ભેદ છે, જુઓ તે તેના સ્થાન ઉપર. [**ઊઠી ચાલવું** (રૂ.પ્ર.) મરણ પામવું. **ઊઠી જવું** (રૂ.પ્ર.) ખસી જવું, ચાલ્યા જવું. (૨) ભણવાનું છોડી દેવું. **ઊઠીને** (રૂ.પ્ર.) જાતે, પોતે. **ઊઠીને બેઠું થવું** (–બેઠું-) (રૂ.પ્ર.) મંદવાડમાંથી સાજા થવું. **–ની ઊઠવી** (રૂ.પ્ર.) નુકસાન થવું]

**ઊઠવું-બેસવું** (–બેસવું) અ.ક્રિ. [+ જુઓ 'બેસવું'.] વારંવાર ઊઠવું –બેસવું. (૨) કૂદકા મારવા. (૩) (લા.) ચિંતાતુર થવું. [**ઊઠતાં-બેસતાં** (બેસતાં) (રૂ.પ્ર.) વારંવાર, વારે ઘડીએ. (૨) નક્કી કરવાનો નિરધાર કરતાં]

**ઊઠ-વેઠ** (ઊઠ્ય–વેઠ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊઠ-બેઠ'; અપ उट्ठ-वइट्ठ મળે છે.] ઊઠબેઠ. (૨) (લા.) સેવા-ચાકરી, સારવાર. (૩) વૈતરું. (૪) સંભાળ લેતાં પડતું દુઃખ

**ઊઠાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'ઊઠું'.] 'સાડાત્રણ'ના પાડા કે ઘડિયા. [**૦ભણાવવાં** (રૂ.પ.) ભ્રમમાં નાખવું, છેતરવું]

**ઊઠું** ન. [સં. अर्ध-चतुर्थ- > પ્રા. अद्ध-अउट्ठ] સાડા ત્રણની સંખ્યા. (૨) ઊઠાંનો ઘડિયો. [**-ઠાં સુધી ભણવું** (રૂ.પ્ર.) તદ્દન અભણ હોવું. **ઊઠેલ** (રૂ.પ્ર.) વંઠી ગયેલું (માણસ). **ઊઠેલ પાનિયું** (રૂ.પ્ર.) પાના ઉપરથી–સજ્જનોની યાદપોથીમાંથી જેનું નામ નીકળી ગયું છે તેવું પતિત]

**ઊડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊડવું.'] ઊડવાની ક્રિયા કે રીત. (૨) ઊડવાની ઝડપ

**ઊડઈ** (ઊડૈ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊડવું' દ્વારા.] પતંગ, કનકવો

**ઊડ-ઊડ** (ઊડ્ય-ઊડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊડવું',–દ્વિર્ભાવ.] (લા.) સૂનું, અડવું [પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊડકવું** સ. ક્રિ. ઊટકવું. **ઊડકાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉડકાવવું**

**ઊડ-ઝૂડ** (ઊડ્ય-ઝૂડ્ય) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઝૂડવું,' દ્વિર્ભાવ.] આડું અવળું, અર્થ વગરનું, જેમ તેમ

**ઊડ-ઝૂડિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] આડું અવળું કરનારું, નિયમ વગર કામ કરનારું [પ્ર.] ઊડવાની ક્રિયા

**ઊડણ[1]** ન. [જુઓ 'ઊડવું' + ગુ. 'અણ' ક્રિયાવાચક કૃ.

**ઊડણ[2]** વિ. [જુઓ 'ઊડવું' + ગુ. 'અણ' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] ઊડનારું, ઊડે તેવું. (૩) (લા.) ઝડપી, વેગવાળું. (૫) તરંગી, લહેરી. (૬) ચેપી

**ઊડણ-ખાટલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊડણ[2] + 'ખાટલી'.] (લા.) ઊડવાનું જાદૂઈ વાહન

**ઊડણ-ખિસકોલી** સ્ત્રી. [જુઓ ઊડણ[2]' + 'ખિસકોલી'.] એક જાતની ઊડતી ખિસકોલી

**ઊડણ-ગૂટકો** પું. [જુઓ 'ઊડણ[2]' + 'ગૂટકો'.] હાથમાં રાખવાથી ઊડી શકાય તેવું બાંધેલું પોથું [લિ-ઝર્ડ'

**ઊડણ-ઘો** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊડણ[2]' + 'ઘો'.] ચંદન ઘો, 'ફ્લાઇંગ

**ઊડણ-ઘોડો** પું. [જુઓ 'ઊડણ[2] + 'ઘોડો'.] મંત્ર-તંત્રના બળથી બેસનારની ઇચ્છા પ્રમાણે આકાશમાં ઊડતું જાદૂઈ વાહન. (૨) બહુ ચપળ અને ઝડપી ઘોડો

**ઊડણ-ચડણ** ન. [જુઓ 'ઊડણ[1]' + 'ચડવું'+ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] ઊડવું અને ચડવું એ. (૨) આંટા-ફેરા. (૩) જન્મ-મરણ

**ઊડણ-દંડ** (–દણ્ડ) પું. [જુઓ 'ઊડણ[2]' + સં.] ઉડાડી લઈ જવાની શક્તિવાળી જાદૂઈ લાકડી, પવન-લાકડી

**ઊડણ-દાવ** પું. [જુઓ 'ઊડણ[1] + 'દાવ'.] અધ્ધરથી લેવાય તેવો કુસ્તીનો દાવ. (૨) રમનારની મુનસફી ઉપર રાખવામાં આવતો દાવ

**ઊડણ-પાવડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊડણ[2]' + 'પાવડી'.] જે પહેરવાથી ઉડાય તેવી જાદૂઈ પાવડી–ચાખડી

**ઊડણ-પીપળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊડણ[1]' + 'પીપળી'.] ઝાડ ઉપર ચડ-ઊતર કરી રમવામાં આવતી એક રમત, આંબલી-પીપળી

**ઊડણ-ફલ(-ળ)** ન. [જુઓ 'ઊડણ[1]' + સં.] ખાવાથી ઊડવાની શક્તિ આપનારું જાદૂઈ ફળ

**ઊડણ-ભમરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊડણ[2]' + 'ભમરી'.] (લા.) ઊંડા પાણીમાં થતું વમળ

**ઊડણ-ભૂંડણ** વિ. [જુઓ 'ઊડણ[1] + 'ભૂંડું' દ્વારા.] (લા.) ગૂંચવણ ભરેલું. (૨) બંદોબસ્ત વિનાનું, અવ્યવસ્થિત, અધ્ધરિયું

**ઊડણ-માછલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊડણ[2]' + 'માછલી'.] ઊડી શકે તેવી દરિયાઈ માછલીની જાત

**ઊડણ-માં(-માં)કડ** પું. [જુઓ 'ઊડણ[2]' + 'મા(-માં)કડ'.] ઊડી શકે તેવો એક જાતનો માંકડ

**ઊડણ-રોગ** [જુઓ 'ઊડણ[2]' + સં.] હવા અથવા પાણી દ્વારા ફેલાતો તે તે ચેપી રોગ, 'ઇન્ફેક્સસ ડિ-ઝીઝ'

**ઊડણ-લવણ** ન. [જુઓ 'ઊડણ[2]' + સં.] ગરમ કરવાથી ઊડી જાય તેવો ક્ષાર

**ઊડણ-શેહ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊડણ[1] + શેહ'.] શેતરંજની રમતમાં પોતાનું મહોરું ઉપાડી પોતાના બીજા મહોરાથી સામાવાળાના પાદશાહને અપાતી શેહ

**ઊડણું** વિ. [જુઓ 'ઊડવું' + ગુ. 'અણું' કર્તૃવાચક કૃ.પ્ર.] ઊડનારું, ઊડવાના સ્વભાવનું, ઊડણ

**ઊડત-ઝાંખરી** સ્ત્રી. પવનનો પાછળથી આવવાથી થતો અવાજ

**ઊડ-મૂડ** વિ. ઊંડ-મૂંડ, ઊંધું ઘાલીને. (૨) એકાએક, છાનુંમાનું

**ઊડવું** અ. ક્રિ. [સં. उद्–डी-उय् = उड्डय् > પ્રા. उड्ड] જમીનથી અધ્ધર રહી ઊંચે અવકાશમાં ફરવું. (૨) છલંગ મારવી, કૂદવું. (૩) (લા.) ફીકું પડવું, ઝાંખું થવું. (૪) વરાળ થઈ જવું. (૫) ઝટકાથી જુદું થવું. (૬) દૂર થવું. (૭) રોષે ભરાઈ ભડભડવું. (૮) નિષ્ફળ જવું. (૯) ભૂંસાઈ જવું. (૧૦) અદૃશ્ય થવું. (૧૧) ફેલાવું. [**–તા કાગ ઝાલવા, –તાં પંખી પાડવાં** (રૂ.પ્ર.) ગમે તેમ કરી પહોંચી વળવું. **–તી અલા** (રૂ.પ્ર.) અણધારી પીડા. (૨) ઉપકારનો બદલો અપકારથી વળાવો એ. **–તી-પૂડતી ખબર** (રૂ.પ્ર.) અફવા, ગપ. **–તી મુલાકાત** (રૂ.પ્ર.) ટૂંકા સમય માટે મળવા આવવાનું. **–તી વાત** (રૂ.પ્ર.) કર્ણોપકર્ણ સંભળાતી આવેલી હકીકત. **–તું** (રૂ.પ્ર.) [વર્ત.કૃ.] અચાનક, અણધાર્યું, ઓચિંતું. (૨) અસ્થિર, આધાર વિનાનું, ખોટું. (૩) ચેપી. **–તો રોગ** (રૂ.પ્ર.) ચેપી રોગ. **ઊડી જવું** (રૂ.પ્ર.) નાશ પામવું, અદૃશ્ય થવું. **ઊડીને આંખે બાઝવું, ઊડીને આંખે વળગવું** (રૂ.પ્ર.) (-આંખ્યે-) એકદમ સુંદર દેખાવું. **ઊડી પડવું** (રૂ.પ્ર.) સામસામે લડી પડવું. **ઊડેલ,–લું** –(રૂ.પ્ર.) ઢોર ન ખાય તેવું. (૨) ફાટેલ મગજનું. (૩) લહેરી. (૪) વંઠેલું. (૫) અસ્થિર મનનું.] **ઉડાવું** ભાવે., **ઉડાડવું-ઉરાડવું, ઉડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. બંનેના અર્થમાં ફેર છે; જુઓ તે તેનાં સ્થાને.

**ઊડસવું** સ.ક્રિ. ઘોંચવું, ભોંકવું. (૨) સાથે સીવી લેવું. (૩) ભરી દેવું. (૪) નાખવું. **ઊડસાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉડસાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊડ–મૂડ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઊડવું,' –દ્વિર્ભાવ.] (લા.) એકદમ, ઓચિંતું, ખબર આપ્યા વિના, તૈયારી વગરની સ્થિતિમાં, ભાન રાખ્યા વગરની સ્થિતિમાં. (૨) આડું અવળું, જેમ આવે તેમ [બાથ

**ઊડળ[1]** સ્ત્રી. બેઉ બાવડાંથી વીંટી ભેટી લેવાની ક્રિયા, બથ,

**ઊડળ[2]** વિ. રમતિયાળ (૨) મૂર્ખ, બેવકૂફ, અક્કલ વિનાનું

**ઊડા** પું ઊણપ, અછત. (૨) નાશ, લોપ. (૩) ખોટ, નુકસાન. (૪) અયોગ્ય સમય, અકાલ

**ઊડા-ઊડ(–ડ્ય), –ડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊડ'નો દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] વારંવાર ઊડવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) દોડાદોડ, ઘણી ઉતાવળ. (૩) ગરબડ, અંધાધૂંધી. (૪) મારામારી

**ઊડિયા** સ્ત્રી. [સ. औड्रिका > પ્રા. ओड्डिया] ઓરિસ્સા પ્રદેશની ભાષા, ઉત્કલી ભાષા. (સંજ્ઞા.)

**ઊડી[1]** સ્ત્રી. મલખંભની એક રમત

**ઊડી[2]** સ્ત્રી. જેની ઉપર વીંટાયેલા સૂતરને વણકર ફેરવીને પટ્ટી ઉપર ચડાવે તે સાધન. દુતકલા. (૨) રેશમ કાઢવાની

એક જાતની ચરખી. (૩) ડૂબકી

**ઊઢકવું** અ. ક્રિ. ઊંધું વળી જવું. **ઊઢકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉઢકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊઢણુ** ન., **–ણી** સ્ત્રી. ઈંઢોણી, ઉઢાણું

**ઊણપ** (–પ્ય), **–મ** (–મ્ય) સ્ત્રી. [સં. ऊनत्व– > પ્રા. उणप्प ન.], **–પણ** ન [સં. ऊनत्वन– > પ્રા. ऊणप्पण] ન્યૂનતા, ઓછાપણું, ઓછપ, અપૂર્ણતા, 'ડેફિશિયન્સી' (ન.મૂ. શા.) (૨) (લા.) ભૂલ, ચૂક, ખોડ. (૩) હલકાઈ, નીચપણું

**ઊણવું** સ.ક્રિ. કપડામાં જ્યાંથી દોરા ઘસાઈ ગયા હોય ત્યાં દોરા ભરી લેવા, તૂણવું. (૨) વણાટમાંનો થોડો ભાગ ખાલી રહ્યો હોય તે તાંતણાઓ મેળવી પૂરો કરવો. **ઉણાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉણાવવું** પ્રે., સક્રિ.

**ઊણાશ** (શ્ય) ·સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊણું + ગુ. 'આશ' ત. પ્ર.] ઊણપ, ન્યૂનતા, (૨) (લા.) હલકાઈ (૩) ભૂલ

**ઊણું** વિ. [સં. ऊनक– > પ્રા. ऊणअ-] પૂરું ન ભરાયેલું. (૨) (લા.) કચાશવાળું. (૩) ન. (લા.) ઓછું આવવાપણું, ખોટું લાગવું એ. [**૦પેટ** (રૂ.પ્ર.) મનમાં વાત ન રાખી શકે એવી સ્થિતિ. (૨) હલકટ માણસ ]

**ઊણેરું** વિ. [સં. ऊनतरक– > પ્રા ऊणयरअ–] વધારે ઊણું

**ઊતડ** (–ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊતડવું'.] સીવેલો ભાગ ઉતરડવાની ક્રિયા

**ઊતડવું** સ.ક્રિ. 'જુઓ 'ઉતરડવું' **ઊતડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉતડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊતર** (–રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊતરવું[1].'] ઊતરવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) પદાર્થ. (૩) પાક, ઊપજ

**ઊતર-ચડ(–ઢ)** (ઊતરચ–ચડય,–ઢય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊતરવું' + 'ચડ(–ઢ)વું.'] વારંવાર ઊતરવા–ચડવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) વિ. ભારે–હલકું. (૩) જાડું–પાતળું. (૪) નરમ-ગરમ

**ઊતર-પાતર** (ઊતરય–પાતરય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊતર'નો દ્વિર્ભાવ.] કરજનું ચુકવણું, હિસાબની ચોખવટ

**ઊતર-બાજી** (ઊતરય-) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'બાજી'.] ગંજીફાનાં પાનાં એક પછી એક ફેંકાતાં હોય એવી રમત

**ઊતરવું[1]** અ.ક્રિ. [સં. अव ઉપ. > પ્રા. ओ > ગુ. 'ઊ' + 'તરવું'; એને સં. उद्–तर् સાથે સંબંધ નથી.] ઉપર કે ઊંચેથી નીચેની બાજુએ જવું યા આવવું. (૨) અસ્ત પામવા જવું, આથમવું. (૩) ઊપજવું, પેદા થવું. (૪) ઓછું થવું, ઘટ થવી. (૫) (લા.) કામ કરવા મંડવું. (૬) (કેફ) ઓછો થવો. (૭) ફીકાશ આવવી. (૮) (રમતમાં પાનું કે સોગઠી યા કાંકરીથી) દાવ ખેલવો. (૯) ગંધ ચાલી જવી. (૧૦) ઘરડું થવું. (૧૧) નરમ પડવું. (૧૨) (હોદ્દા કે અધિકાર કે નોકરીમાંથી) ફારેક થવું. (૧૩) (તોલમાં) બરાબર થવું. (૧૪) નિરુપયોગી થવું. (૧૫) વાસી થતાં સડવાની દશામાં મુકાવું. (૧૬) ઉતારો કરવો, વાસો કરવો. (૧૭) હરીફાઈ કરવી. (૧૮) ધ્યાનમાં આવવું, સમજાવું. (૧૯) ખઢી જવું (૨૦) ઘાટ મળવો. [**ઊતરી આવવું[1]** (રૂ.પ્ર.) વંશમાં પેદા થવું, જન્મવું. **ઊતરી જવું** (રૂ.પ્ર.) રસહીન થવું. (૨) કમી થવું, ફારેક થવું. **ઊતરી પડવું** (રૂ.પ્ર.) ગુસ્સે થવું.] (ભૂ. કૃ.માં આનો કર્તરિ પ્રયોગ.) **ઊતરાવું[1]** ભાવે., ક્રિ. **ઉતારવું[1]** પ્રે., સ. ક્રિ. **ઉતરાવવું[1]** પુનઃપ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊતરવું[2]** સ. ક્રિ. [સં. उत्–तृ-तर्– > પ્રા. उत्तर-] ઓળંગવું, વટાવવું. (૨) પાર કરવું. (આના ભૂ.કૃ. માં પણ કર્તરિ–અર્થ છે.) **ઊતરાવું[2]** કર્મણિ., સ. ક્રિ. **ઉતારવું[2]** પ્રે., સ. ક્રિ. **ઉતરાવવું[2]** પુનઃપ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊતરાવું[1–2]** જુઓ 'ઊતરવું'[1–2]'માં.

**ઊતર્યું-પાતર્યું** વિ. [જુઓ 'ઊતરવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ., દ્વિર્ભાવ] ઘણી વાર વપરાઈ ને ઊતરેલું, જીર્ણ થયેલું, ઘસાયેલું

**ઊતવું** અ. ક્રિ. વસૂકી જવું, ઉત્તવું. (૨) સડી જવું, બગડી જવું. (૩) ભેજ લાગવાથી વાંકુંચૂકું થઈ જવું

**ઊતણું** વિ. [સં. उत्तलक– > પ્રા. उत्तलअ-] છાછરું, છીછરું, છબછબિયાં થાય તેટલું

**ઊતિ** સ્ત્રી. [સં.] ઇચ્છા, વાસના, કર્મ-વાસના

·**ઊથડ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઊથડવું'.] ઉથડક, ઉપલક. (૨) ઊચક

**ઊથડવું** અ. ક્રિ. અથડાવું, ટિચાવું. (૨) ઠોકર ખાવી. (૩) ભટકાઈ ને પાછું પડવું. (૪) (લા.) આડે રસ્તે જવું. (૫) સગાઈ કરેલ વર કે કન્યામાંથી એક મરણ પામતાં જીવનારે છૂટું થવું. **ઊથડાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉથડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊથડું** વિ. [જુઓ 'ઊથડવું' + ગુ. 'ઉ' કર્તૃવાચક કૃ.પ્ર.] ઉથડાવનારું (ઘોબા કે એવી વાસણની ખામી) ઉપાડનારું. (૨) ન. ઊપડેલો ઘાટ

**ઊથથવું** અ. ક્રિ. ઊખડવું. (૨) દેવું. આપવું (જૂ.ગુ.). **ઊથથાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઊથથાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊથમી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊથમું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] (લા.) વાંઝણી–સિંહણ

**ઊથમી જીરું** ન. ઊથમું જીરું, ઓથમી જીરું, ઇસબગુલ

**ઊથમું** વિ. અવળું, ઊલટ થયેલું, ઊંધું

**ઊથમું જીરું** ન. ઊથમી કે ઓથમી જીરું, ઇસબગુલ

**ઊથલ** (–લ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. उत्थल्ला, પરિવર્તન] ખેતરના એકથી બીજા શેઢા સુધી સાંતી ચલાવવાનો ફેરો. (૨) વિ. ઉપર–નીચે થયેલું, ઊલટપાલટ થયેલું, ઊંધું થતું ખસી પડેલું [(૨) અસ્થિર

**ઊથલ-પપ(–પૂ)થલ** (ઊથલ્ય–પા(–પૂ)થલ્ય) સ્ત્રી. [ દે. પ્રા. उत्थल्ल-पत्थल्ला] (પદાર્થની) ઊંધું-ચતું થઈ જવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) મોટો ફેરફાર, આકરું પરિવર્તન. (૩) નાણાંનો શરાફી પ્રબળ વહીવટ—જેમાં ભાવની ચડ–ઊતરના પલટા આવ્યા કરે. (૪) ગોટાળો, ધાંધલ, અંધાધૂંધી, અરાજકતા. [**૦ થવું** (રૂ.પ્ર.) ઊબકા આવવા. (૨) અવ્યવસ્થિત હાલત થવી. (૩) પલટાઈ જવું]

**ઊથલ-ભે** (ઊથલ્ય-) વિ. [+ જુઓ 'ભે'.] ભયથી ઊથલી પડેલું.

**ઊથલવું** અ. ક્રિ. [દે.પ્રા. उत्थल्ल] પરિવર્તન થવું, ઊલટી પડવું, ઊંધું-ચતું થઈ પડવું. (૨) ગબડી પડવું. **ઊથલાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉથલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊથલો** પું. [દે.પ્રા. उत्थल्लअ-] ઊથલી પડવાની ક્રિયા. (૨) ગબડી પડવાની ક્રિયા. (૩) પુનરાવૃત્તિ, ઊેવડાવાપણું. (૪) પ્રત્યાઘાત, સામી ક્રિયા. (૫) સામો હુમલો. (૬) પશુઓમાં થતો ગર્ભપાત. (૭) રાગમાં કે એની તરજમાં કરવામાં આવતો ફેરફાર. (સંગીત.) (૮) મધ્યકાલીન આખ્યાનકાવ્યોમાં કડવાના અંત-ભાગમાં આવતું વલણ (જેમાં

છેલ્લી કડીનું ચોથું ચરણ ઊથલાની-વલણની કડીના પહેલા ચરણમાં આવી રહેતું હોય.) [-લો આવો, -લો મારવો (રૂ.પ્ર.) રોગનું ફરી ઊપડી આવવું. -લો વાળવો (રૂ.પ્ર.) ચટકો લાગે તેવો સામો જવાબ વાળવો]

**ઊથો** પું. ઊનના કપડાંમાંનો સડો લાવનાર જંતુ. (૨) લાકડાંને સડાવતો જંતુ. (૩) ઊનના કાપડનો સડો. [૦લાગવો (રૂ.પ્ર.) ઊની કાપડનું સડી જવું]

**ઊથો-કૂથો** પું. [જુઓ 'ઊથો'-દ્વિર્ભાવ.] (લા.) નાની મોટી કચુંબર. (૨) કંટાળા ભરેલું કામ. (૩) કંટાળો આપે તેવું વૈતરું. (૪) નકામી મહેનતનું પરચૂરણ કામ

**ઊદ** ન. [અર.] અગરનું સુગંધીદાર લાકડું

**ઊદ-બત્તી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'બત્તી'.] અગર-બત્તી

**ઊદકવું** સ. ક્રિ. ઇચ્છવું. (૨) કૂદવું, ઠેકડા મારવા, છલંગ મારવી. **ઊદકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉદકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊદું** વિ. [અર. + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] અગરના રંગનું, ભૂરા-રાખોડી રંગનું

**ઊધ** (-ધ્ય) સ્ત્રી. ગાડાના ઓછાડની આગળનાં બહાર તાણેલાં બે લાકડાંની માંડણી-ઊંટડા સુધીની, ગાડાનો ધોરિયો

**ઊધઈ** (ઊધૈ) સ્ત્રી. જમીનમાં થતી સફેદ પ્રકારની કીડી (કે જે કાચું લાકડું અને અન્ય પદાર્થોને ખાઈ જઈ માટીમય બનાવી નાખે છે.), ઉધાઈ, ઊધી

**ઊધડ** વિ. [સં. उद्-घृत > પ્રા. उद्घड] ભાવતાલ કે માપ-વજન કર્યાં વગર એમ ને એમ આપેલું કે રાખેલું, ઉધ્ધડ

**ઊધડું** વિ. [સં. उद्-घृत-क- > પ્રા. उद्घडअ-] ઊધડ, ઉધ્ધડ, ઊચક રકમે રાખેલું કે આપેલું. [-ડું લેવું (રૂ.પ્ર.) ઊચક લેખે લેવું. (૨) સખત ધમકાવવું, ધડધડાવી નાખવું, ખૂબ ઠપકો આપવો]

**ઊધત** ન. ઉત્તર દક્ષિણ પૂર્વ બાજુ પરસાળ અને અંદર બે પાટડા અને ચાર થાંભલા હોય તેવું મકાન. (શિલ્પ.)

**ઊધરવું¹** સ.ક્રિ. [સં. उद्-धृ-धर्- > પ્રા. उद्धर-] ઉદ્ધાર કરવો, ઉદ્ધરવું, ઉદ્ધારવું. **ઊધરાવું¹** કર્મણિ., સ.ક્રિ. **ઉધરાવવું¹** પ્રે., સ ક્રિ.

**ઊધરવું²** અ.ક્રિ. [સં. उद्-धारय- > પ્રા. उद्धार- એ.સ.ક્રિ 'ઉધારવું' અને પછી એમાંથી અ.ક્રિ. નો ગુ. વિકાસ.] ઉદ્ધાર થવો, મોક્ષ પામવો. (૨) ચોપડામાં ઉધાર બાજુએ ખાતે પાર લખાવું, બીજા પાસે લેણી થતી રકમ કે ખર્ચાયેલી રકમ ખાતે પાર ટાંકવી. **ઊધરાવું²** ભાવે., ક્રિ. **ઉધારવું** પ્રે., સ.ક્રિ. **ઉધરવાવું²** પુનઃ પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊધરાવું¹⁻²** જુઓ 'ઊધરવું¹⁻²'માં.

**ઊધલ** વિ. (ગુણલક્ષણથી) બગડી ગયેલું, ઊતરી ગયેલું

**ઊધલી¹** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] છિનાળ સ્ત્રી

**ઊધલી²** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] વિષયી, છિનાળવું

**ઊધવા** પું. અવાજ, ગરબડ. (૨) કજિયો, ટંટો [બાઉલું

**ઊધસ¹** ન. [સં. ऊधस्] ગાય ભેંસ વગેરેનું આઉ, થાન,

**ઊધસ²** ન. હવાડો, અવેડો

**ઊધળવું¹** અ.ક્રિ. [સં. उद्-धूल- > પ્રા. उद्धूल-] (ખેતરમાંના ફોતરાંવાળા ધાન્યને) વાવલવું, (એમાંથી પવનને સહારે) ડૂસાં -ફોતરાં દૂર કરવાં

**ઊધળવું²** અ.ક્રિ. ધણીને છોડી પર પુરુષ સાથે (સ્ત્રીનું) નાસી જવું. (૨) પતિત થવું, વંઠી જવું

**ઊધળી, -ળેલ** (-લ્ય) વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊધળવું²' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.+'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય,+ 'એલ' બી. ભૂ. કૃ.] ઊધળી ગયેલી સ્ત્રી

**ઊધિયો** પું. [જુઓ 'ઊધ' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ઊધ'.

**ઊધો** પું. [સં. उद्धव- > પ્રા. उद्धअ- (જૂ. ગુ.) શ્રીકૃષ્ણના એક એ નામના કાકા, ઉદ્ધવ યાદવ (જે કૃષ્ણના પરમ ભક્ત હતા.)

**ઊન¹** વિ. [સં.] ઓછું, ઊણું

**ઊન²** સ્ત્રી., ન. [સં. ऊर्णा > પ્રા. उन्ना સ્ત્રી.](ખાસ કરીને) ઘેટાંના વાળ. (૨) ઊંટ-બકરાં વગેરે વાળવાળાં પ્રાણીઓનાં કપડાં બનાવવામાં આવતા વાળ

**ઊન-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઊણપ, ઓછપ, ન્યૂનતા

**ઊનતા-પૂરક** વિ. [સં.] ઊણપની પૂરણી કરનારું

**ઊનતા-પૂર્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ઊણપની પૂરણી

**ઊન-તેલ** ન. [+ જુઓ 'તેલ'.] પીંછાં-વાળ-ઊન જેવામાંથી નીકળતો પિત્ત અને ચરબીવાળાં અમ્લકનો બનેલો તૈલી પદાર્થ, 'લેનોલિન'

**ઊન-દોઝું** ન. [જુઓ 'ઊન' દ્વારા.] ઊન ઉતારવા માટે અને ઘેટાં-બકરાં દોહવા માટે ભરવાડ પાસેથી લેવાતો કર

**ઊનમ** (ઊનમ્ય) સ્ત્રી. [સં. ऊन દ્વારા] ન્યૂનતા

**ઊન-માસિક** વિ. [સં.] મહિનામાં થોડા દિવસ ઓછા હોય તેવું [સાબમાં થતી બળતરાનો રોગ

**ઊન-વા** [ઊ:ન-] પું. [સં. उष्ण-वायु > પ્રા. उन्ह-वाउ] પે-

**ઊનવાવું** [ઊ:નવાવું] અ.ક્રિ. [સં. उष्ण- > પ્રા. उन्ह,-ના. ધા.] ઊના શ્વાસ ખાવા. (૨) કષ્ટાવું, તકલીફ ભોગવવી. **ઉનવાવાવું** (ઉ:ન-) ભાવે., ક્રિ. **ઉનવાવવું** (ઉ:ન-) પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊનાઈ** (ઊ:નાઈ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊનું' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] ઉષ્ણતા, ગરમાવો [ઓછા રહ્યા હોય તેવું

**ઊનાબ્દિક** વિ. [સં. ऊन + आब्दिक] વર્ષમાં થોડા દી

**ઊનિયું¹** (ઊ:નિયું) ન. [જુઓ 'ઊનું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઉષ્ણતા. (૨) તાપ

**ઊનિયો¹** (ઊ:નિયો) પું. [જુઓ 'ઊનિયું'.] ગરમીવાળો તાવ

**ઊનિયો²** પું. [જુઓ 'ઊન²' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર] ઊનનો વેપારી

**ઊની** વિ. [જુઓ 'ઊન'² + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઊનનું બનાવેલું

**ઊનું** (ઊ:નું) વિ. [સં. उष्णक- > પ્રા. उन्हअ- ] તાતું, ગરમાવા-વાળું, ધગતું. (૨) (લા.) ગરમ મિજાજનું. [-ના દેવા (રૂ.પ્ર.) ધગધગતા ડામ દેવા, ટાઢા દેવા. -ની આંચ (રૂ.પ્ર.) જોખમ, મુશ્કેલી. -ની વરાળ (રૂ.પ્ર.) હૈયાની દાઝ. ૦ખાવું (રૂ.પ્ર.) જાતે કમાવું. ૦લોહી (-લો:ઇ) (રૂ.પ્ર.) નવો જુસ્સો. -નો વા (રૂ.પ્ર.) જોખમ, મુશ્કેલી. ૦જાળ (રૂ.પ્ર.) ખૂબ કકડતું]

**ઊનો** (ઊ:નો) પું. [જુઓ 'ઊનું'.] ઊનિયો તાવ

**ઊનોક્તિ** સ્ત્રી. [સં. ऊन + उक्ति ] અપૂર્ણ કથન, 'અન્ડર-સ્ટેટમેન્ટ' (અ. શા.)

**ઊપજ** (-જ્ય) [જુઓ 'ઊપજવું'.] ઉત્પત્તિ, ઉદ્ભવ. (૨) ઉત્પન્ન, પેદાશ. (૩) આવક, આમદાની. (૪) મળતર, નફો

**ઊપજ-નીપજ** (ઊપજ્ય-નીપજ્ય) સ્ત્રી. [+જુઓ 'નીપજવું' નિરર્થક અર્થ-દ્વિર્ભાવ] ઉત્પન્ન, પેદાશ

**ઊપજવું** અ.ક્રિ. [સં. उद्-पद्य- > પ્રા. उप्पज्ज-] ઉત્પન્ન થવું, પેદા થવું, નીપજવું. (૨) કમાણી તરીકે મળવું. (૩) નીવડવું. (૪) થવું, બનવું. (૫) આજ્ઞા મનાવી. (૬) સફળ થવું. **ઉપજાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊપજ-વેરો** (ઊપજ્ય-) પું. [+જુઓ 'વેરો'.] કોઈ પણ પ્રકારના ઉત્પન્ન ઉપર લેવામાં આવતો કર, વિઘોટી વગેરે

**ઊપજ-શક્તિ** (ઊપજ્ય-શક્તિ) સ્ત્રી. [+સં.] પેદાશ વધારવાની તાકાત

**ઊપટ**[1] (-ટ્ય) સ્ત્રી. નાણાંનો ઉપાડ

**ઊપટ**[2] (-ટ્ય) સ્ત્રી. પૈડા આડું મુકાતું અટકણ, ઊગટ (જેથી વાહન ખસી ન જાય.)

**ઊપટવું** અ.ક્રિ. (રંગનું) ઝાંખું થવું. (૨) જતું રહેવું. (૩) ઊતરી જવું. (૪) નાશ પામવું. (૫) ઊભરાવું. (૬) સ.ક્રિ. શરીરે નાહવા સમયે તેલ ચોળવું, ઊગટવું. **ઊપટાવું** ભાવે., કર્મણિ., ક્રિ. **ઉપટાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊપટ-શૂળી** સ્ત્રી. ઉપરસાલની વેલ

**ઊપટો** પું. ધાતુના ઘાટને ઓપવા-ઊટકવાની ક્રિયા. (૨) તંગ તાણવાની ચામડાની વાધરી, તંગ. (૩) દુખવા આવેલી આંખની આસપાસ ચોપડવામાં આવતી દવા, ઊકટો. (૪) પૈડાનું અટકણ, ઊપટ

**ઊપડવું** અ.ક્રિ. [સં. उद्-पत्- > પ્રા. उप्पड-] ઊંચું થવું. (૨) ઊંચકાવું. (૩) ઊપસવું. (૪) પ્રયાણ કરવા નીકળવું, ચાલવા મંડવું. (૫) એકાએક શરૂ થવું. (૬) ચોરાવું. (૭) ઉપાડ થવો. **ઉપાડવું** પ્રે., સ.ક્રિ. **ઉપડાવવું** પુનઃપ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊપડા-ઊપડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊપડવું'નો દ્વિર્ભાવ+ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] વારંવાર ઉપાડવાપણું. (૨) હાથોહાથ ચીજ ઉપાડી લેવાપણું

**ઊપડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊપડવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] ઘોબા ઉપાડવાનું કંસારાનું ઓજાર

**ઊપણવું** સ. ક્રિ. [સં. उद्-पुना- > પ્રા. उप्पण-] (અનાજને પવનમાં) વાવલવું. (૨) (સૂપડેથી) ઝાટકવું. **ઊપણાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉપણાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊપણી** સ્ત્રી., **-ણું** ન. [જુઓ 'ઊપણવું' + ગુ. 'અણી'-'અણું' કૃ.પ્ર.] ઊપણવાની ક્રિયા, વાવલવાનું કામ. (૨) વાવલવાનું મહેનતાણું

**ઊપની** સ્ત્રી. [જુઓ નીચે 'ઊપન્યું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ઊપજ. (૨) ઊપજ ઉપર ઊધડી લેવાતી બાબત, જમીનની ઊપજની લેવાતી રાજ્ય-હકની લેતરી

**ઊપની-વેરો** પું [+જુઓ 'વેરો.'] ખેડની ઊપજ ઉપર લેવાતો કર, મહેસૂલ વગેરે

**ઊપન્યું** ભૂ. કૃ. [સં. उत्पन्न- > પ્રા. उप्पन्न દ્વારા જૂ. ગુ. 'ઊપનૂં'-એ 'ઊપન્યૂં' થઈને ('ઊપનવું' 'ઊપનાવું' 'ઉપનાવવું'-આવા પ્રયોગ અર્વા. ગુજ. માં સર્વથા નથી.)

**ઊપર.** ક્રિ.વિ. [સં. उपरि > અપ. उप्पिरि > મ.ગુ. 'ઊપર' ગુ.માં उपरि માંથી સીધું માની 'ઉપર' સ્વીકાર્યું છે, જે વ્યુત્પત્તિની દૃષ્ટિએ અસિદ્ધ છતાં ઉચ્ચારણની દૃષ્ટિએ સાચું છે, 'ઉ' અસ્વરિત હોવાને કારણે.] જુઓ 'ઉપર'.

**ઊપરી** વિ., પું. [જુઓ 'ઊપર' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] નીચેનાઓ ઉપરનો અધિકારી, ઉપરી

**ઊપલાવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ઉપલું', -ના.ધા.] ઊંચે આવવું. (૨) પાણીમાંથી બહાર નીકળવું. **ઉપલાવાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉપલાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊપલી** જુઓ 'ઉપલી'.

**ઊપલું(-લ્યું)** વિ. [અપ. उप्पिल्लउं] જુઓ 'ઉપલું.'

**ઊપલો(-લ્યો)** પું. જુઓ 'ઉપલો.'

**ઊપસવું** અ.ક્રિ. સપાટીનું ઊંચું થવું. (૨) ફૂલવું. (૩) સૂજી આવવું. **ઊપસાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉપસાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊપળું** ન. ખાટલા-ઢોલિયા-પલંગ વગેરેની ચોકટનું માથા બાજુનું તેમજ પાંગત બાજુનું આડું

**ઊફણવું** અ.ક્રિ. ઉફાણો આવવો, ઊભરાવું. (૨) ઊપસી આવવું, સૂજવું. (૩) ફરફરી ઊઠવું, આથો આવવો. (૪) (લા.) છકી જવું. (૫) મનમાં ફુલાવું. **ઉફણાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊફરું** વિ. [સં. उत्-स्फुर-क- > પ્રા. उप्फुर-अ-] ઊંચું આવેલું, ઊભું લાગતું. (૨) ઊલટું થઈ ગયેલું, ઊંધું વળેલું. (૪) ઉપરાંતનું, વધારાનું. (૫) પડખાભેર, પાસાભેર

**ઊફળવું** અ.ક્રિ. [સં. उद्+स्फल- > પ્રા. उप्फल-બૂજવું] ઉફાણો આવવો, ઊભરાવું. **ઉફળાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊબ** (-બ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] અરુચિ, અણગમો. (૨) બોરાશ. (૩) દુર્ગંધ. (૪) ફૂગ, ઉબાટ. (૫) (લા.) ઉદ્વેગ, ગભરાટ, મનની ગભરામણ

**ઊબક** (-ક્ય) સ્ત્રી. [રવા.] ઊલટી આવવાની ખણસ, મોળ, ઊબકો. (૨) (લા.) ભારે કંટાળો

**ઊબકવું** અ. ક્રિ [જુઓ 'ઊબક'.] ઊબકો આવવો, મોળ આવવી, ઊલટી થવાની ખણસ થવી. ક્રિ. **ઉબકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊબકો** પું. [જુઓ 'ઊબકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઊબકવાની ક્રિયા, ઊબક, મોળ

**ઊબગવું** અ. ક્રિ. અણગમો થવો. **ઉબગાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊબટ** વિ. [જુઓ 'ઊબટવું'.] ઊબટાઈ ગયેલું, ઊતરી ગયેલું. (૨) ફૂગાયેલું, કોહી ગયેલું, વાસ મારતું, બટાઈ ગયેલું [**ઉબટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊબટવું** અ. ક્રિ. વાસી થઈ જવું, ઊતરી જવું, બટાઈ જવું.

**ઊબટ્ટું(-ઠ્ઠું)** વિ. [જુઓ 'ઊબટવું'.] ઊબટ, ઊબટાઈ ગયેલું [આડું-અવળું

**ઊબડ-ખાબડ** વિ. ['ઊબડ'નો દ્વિર્ભાવ] ખડબચડું. (૨)

**ઊબડું** વિ. [જુઓ 'ઊભું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઉભડક રહેલું, અધૂકડું. (૨) ઊંચું કરેલું. (૩) ખુલ્લું. (૪) ઊંધું (સુ.) [**૦ રહીને** (રૂ. પ્ર.) પોતાની મેળે જ સમજી કરીને, જખ મારીને]

**ઊબરવું** અ. ક્રિ. ઊગરવું, બચવું. **ઊબરાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉબરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊબરા-સૂબરા** પું., બ. વ. જમ્યા પછી વધેલો એઠો ખોરાક. એઠું. (૨) નકામો વધારો

**ઊબરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊબરવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] નાની ઓરડી [ઊગરેલું, બચેલું

**ઊબરું** વિ. [જુઓ 'ઊબરવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] છૂટું થયેલું,

**ઊબવું** અ. ક્રિ. [રવા.] અકળાવું, અરુચિ અનુભવવી. (૨) ખોટું થઈ જવું. (૩) દુર્ગંધ મારવી, ગંધાવું. (૪) ફૂગાવું, ઊબટાવું. (૫) ગભરાવું, મૂંઝાવું. **ઉબાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉબાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊબસવું** અ. ક્રિ. સડવું. **ઉબસાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊબળવું** અ. ક્રિ. ઊકળવું. (૨) ઊકલવું, વળ ઊતરવો. (૩) (એક વાર રૂઝ આવ્યા પછી ફરી રોગનું) ઊપડી આવવું. (૪) ઊવરવું, સાટું વળવું. **ઉબાળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊબળો** પું. [જુઓ 'ઊબળવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઊબકો, મોળ, હીબકો, ઊમચ

**ઊબો** પું. ઉબાર, બાફ

**ઊભ** (-ભ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊભવું'.] ઊભા રહેવાની પરિસ્થિતિ. (૨) ચડાવ. (૩) ખેતરની લંબાઈ. (૪) ખેતરમાં ઊભો કરેલો ચાડિયો. (૫) વકી, સંભવ

**ઊભગવું** અ. ક્રિ. [સં. उद्-भग्न- ભૂ.કૃ. > પ્રા. उब्भग्ग-] ત્રાસી ઊઠવું. **ઉભગાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊભજવું** સ. ક્રિ. [સં. उद्-भज- > પ્રા. उब्भज्ज-] જતું કરવું. **ઊભજાવું** કર્મણિ., ક્રિ, **ઉભજાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊભટ** પું. [જુઓ 'ઊભું' દ્વારા.] ઊભ, ચડાવ. (૨) વિ. ઊભું. (૩) સીધું, પાંસરું

**ઊભડ** વિ. [જુઓ 'ઊભું' દ્વારા.] ભટકતું, જેને રહેઠાણ નથી તેવું. (૨) ખેડૂત નથી તેવું ખેતીના કામમાં સહાય કરનારું (મજૂર)

**ઊભડ-ભાલે** ક્રિ. વિ. [ + જુઓ 'ભાલું' + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] (લા.) અનુમાને, અટકળે, આશરે

**ઊભડ-ભૈયો** પું. [જુઓ 'ઊભડ' + 'ભૈયો'.] (લા.) અસ્થિર, મનના ઠેકાણા વગરનો, અચોક્કસ પ્રકૃતિનો માણસ

**ઊભડ-મટે** ક્રિ. વિ. [+ સં. + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] (લા.) ઊભડ-ભાલે, અટકળે, અનુમાને, આશરે

**ઊભડવું** અ. ક્રિ. [સં. उद्-भट- > પ્રા. उब्भड, ના. ધા.] જુવાની આવવી. (૨) ઊપસી આવવું, ફૂલવું. **ઉભડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊભડ-વેરો** પું. [જુઓ 'ઊભડ' + 'વેરો'.] ખેતી નહિ કરનાર વસાહતીઓ પાસેથી લેવામાં આવતો કર

**ઊભડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊભું' દ્વારા.] એક ભરમાંથી કરવામાં આવતી ચાર કે પાંચ ઊભી ઢગલી. (૨) (મોલ) વાઢ્યા પછી કરવામાં આવતી ઊભી ઢગલી. (૩) મગફળીની એક જાત, મગડી, મઠડી

**ઊભડું** વિ. [જુઓ 'ઊભું' + ગુ. 'ડ' ત.પ્ર..] ઊભું, ટટાર, સીધું. (૨) ઊભા ચડાવનું, ઢોળાવ વગરનું. (૩) લણ્યા-પાડ્યા-તોડ્યા વગરનું. (૪) લાંબે પને આવેલું. (૫) ન. મોલ વાઢી કરવામાં આવતો તે તે નાનો નાનો ઢગલો. (૬) લીલાં નળિયાં સુકાઈ ગયા પછી ઊંધાં ગોઠવવાં એ

**ઊભડો** પું. [જુઓ 'ઊભડું'.] બળદગાડીમાં કઠેડાના ચાર માંહેની પ્રત્યેક થાંભલી. (૨) મગફળીની એક જાત

**ઊભણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊભવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] મકાનની બેઠક કે બેસણી, 'પ્લિન્થ' (૨) તળિયાથી મેડા લગીની મકાનની ઊંચાઈ

**ઊભણી-ક્ષેત્રફલ**(-ળ) ન. [+ સં.] મકાનની બેઠક કે બેસણીનો ઓરસ-ચોરસ વિસ્તાર, 'પ્લિન્થ-એરિયા'

**ઊભ-ભવન** ન. [જુઓ 'ઊભવું' + સં.] મકાનની નજીકનું વધારાનું મકાન, ઉપગૃહ, 'આઉટ-હાઉસ'

**ઊભર** ન. બારસાખનો તળપટ, ઊંબરાનું આડું લાકડું

**ઊભરાવું** અ. ક્રિ. [ જુઓ 'ઊભરો', -ના. ધા. ] બહાર વહી જવું, છલકાવું, ઉછાળાથી બહાર આવવું. (૨) જથ્થાબંધ બહાર આવવું. (૩) મોટી સંખ્યામાં ટોળે મળવું. **ઉભરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊભરો** પું. [સં. उद्-भरक- > પ્રા. उब्भरअ-] ઊભરાવાની ક્રિયા, ઉફાણો. (૨) (લા.) લાગણીનો ઉછાળો (એ આનંદનો કે દુઃખ યા વિશાદનો પણ હોય.)

**ઊભવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઊભું'; 'ઊભું'ને ભૂ. કૃ. છે એવી ભ્રાંતિએ સૌ. માં અ. ક્રિ.] ઊભું રહેવું, ટટ્ટાર સ્થિતિમાં હોવું. (૩) ટકવું, ટક્કર ઝીલવી. **ઉભાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉભાડવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊભળવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઊભું + ગુ. 'ળ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઊભું થવું. (૨) બહાર નીકળવું. (૩) રૂઝ આવ્યા પછી પાછું વકરવું, ઊબળવું. (૪) (વળનું) ઊખળવું. **ઉભળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊભાઊભી** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઊભું'નો દ્વિર્ભાવ. + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઊભાં ને ઊભાં, ખડે પગે, ઝટપટ, એકદમ

**ઊભા-બેડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊભું' + 'બેડી'.] ઊભા જ રહેવું પડે એવી કેદીને પહેરાવવામાં આવતી બેડી (એક જેલ-શિક્ષા)

**ઊભા-બોલું** વિ. [જુઓ 'ઊભું' + 'બોલવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] (લા.) આખા-બોલું, સાફ સાફ વાત કરનારું

**ઊભી-રાસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊભું' + 'રાસ' પ્રકાર.] (લા.) ખેતરમાંનો ભાગીદારોએ નહિ વહેંચેલો પાક

**ઊભું** વિ. [સં. ऊर्ध्वक- > પ્રા. उब्भअ-] જમીનથી આકાશ ભણી સીધું રહેલું, ખડું. (૨) સ્થિર થઈ રહેલું. (૩) ટટ્ટાર. (૪) કરાડ. (૫) (લા.) ચાલુ રહેલું. (૬) લાંબે પને રહેલું. (૭) સીધું પથરાયેલું પડેલું. (૮) હયાત, મોજૂદ. [**-ભા થવા ન પામવું** (રૂ. પ્ર.) હિંમત ન રહેવી. **-ભા થવું** (રૂ. પ્ર.) હિંમત આવવી. **-ભા રહેવું** (-રે:વું) (રૂ. પ્ર.) વાટ જોવી. (૨) સબૂર કરવું. **-ભાં હારકાંનું** (રૂ. પ્ર.) કામનું કાયર. **-ભી આબરૂએ** (રૂ. પ્ર.) આબરૂ જોખમાયા વિના. **-ભી પૂ(-પૂં)છડીએ** (રૂ. પ્ર.) પાછું જોયા વિના. **-ભી વાટ પકડવી** (રૂ. પ્ર.) મરણની દશામાં આવવું. **-ભી સૂકવવી** (રૂ. પ્ર.) ધણીએ પરણેતર સ્ત્રીને બોલાવવી નહિ. **૦ કરવું** (રૂ. પ્ર.) સામે લાવી મૂકવું. (૨) નવું તૈયાર કરવું. (૩) પ્રતિવાદી કે ઉમેદવાર તરીકે તૈયાર કરવું. **૦ થઈ રહેવું** (-રે:વું) (રૂ. પ્ર.) અટકી પડવું. (૨) સૂઝ ન પડવી. (૩) આભા બની રહેવું. **૦ થવું** (રૂ. પ્ર.) પ્રતિવાદી કે ઉમેદવાર તરીકે તૈયાર થવું. (૨) હિંમતમાં આવી જવું. (૩) મૂળની

સારી સ્થિતિ પાછી આવી રહેવી. ૦ **રહેવું** (-રે'વું) (રૂ.પ્ર.) થંભી જવું, અટકી જવું. (૨) ઉમેદવારી કરવી. (૩) વાદી કે પ્રતિવાદી તરીકે તૈયાર થઈ જવું. (૪) રાહ જોવી. ૦**રાખવું** (રૂ. પ્ર.) અટકાવવું (૨) ઉમેદવારી કરાવવી. (૩) વાટ જોવડાવવી. -**ભે ધણીએ**, -**ભાયડે** (રૂ. પ્ર.) જીવતા ધણીએ. -**ભે પગે** (રૂ. પ્ર.) ઘણી આતુરતાથી. -**ભે ભાલે** (રૂ. પ્ર.) ત્રાસ-ભેર. -**ભો ભાલો** (રૂ. પ્ર.) ચિંતા, ફિકર. -**ભો મેલીને** (રૂ. પ્ર.) જીવતો ધણી મૂકીને. -**ભો સૂળો** (રૂ. પ્ર.) હરામ હાડકાંનું. -**ભો મોલ** (રૂ. પ્ર.) લણ્યા વિનાનો મોલ-પાક. -**ભો રસ્તો** (રૂ. પ્ર.) સીધો રસ્તો]

**ઊમક**(-ક્ય) સ્ત્રી. [રવા.] ઊબકો, ઊમચ, મોળ. (૨) (લા.) અભિમાન, અહંકાર

**ઊમકાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઊમક', -ના.ધા.] જુઓ 'ઊમકવું'. (૨) ખૂબ આનંદ થવો. (૩) વિસ્તાર પામવો. **ઊમકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉમકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊમકાં-ચૂમકાં** ન., બ. વ.. [જુઓ 'ઊમક'નો દ્વિર્ભાવ + બંનેને 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.)મરડાકીના બોલ, ગર્વનાં વચન. (૨) મર્મ-વાક્ય, ટોણો

**ઊમકું** ન. ઊમકાનું-ઊમરાનું ફળ, ઉમરડું

**ઊમકો**[૧] પું. ઊમરાનું ઝાડ

**ઊમકો**[૨] પું. [જુઓ 'ઊમકાવું'.] ઉમળકો

**ઊમગ** (-ગ્ય) સ્ત્રી. અતિ આનંદ. (૨) તીવ્ર ઇચ્છા

**ઊમગવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઊમગ', ના. ધા.] સ્ફુરવું, ઊપજવું. (૨) ફૂલવું. (૩) વિસ્તાર પામવો. **ઉમગાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊમચ** (-ચ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] મોળ, ઊબકો, ઊમક

**ઊમચવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઊમચ',-ના. ધા.] વસ્તુને ઉકાળામાંથી કાઢી રેતીથી ધોવી. **ઊમચાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉમચાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊમટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. હેત, પ્રેમ. (૨) ઉમંગ, ઉત્સાહ

**ઊમટવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઊમટ',-ના. ધા.] ઊલટભેર ધસવું. (૨) જુવાળ આવવો, હેલે ચડવું. (૩) ફેલાવું, ઊભરાવું. (૪) ઊપટવું, ઊડી જવું (રંગ વગેરેનું). **ઉમટાવવું** પ્રે.,

**ઊમડ** વિ. કંજૂસ

**ઊમડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. ઊમડવાની ક્રિયા, ઊમટ. (૨) પું. છવાઈ જવું. (૩) લશ્કરી ઘેરો

**ઊમડ-ધૂમડ** પું. [જુઓ 'ઊમડવું', દ્વિર્ભાવ.] ગડગડાટ. (૨) ઘુમ્મટ જેમ છવાઈ રહેલું

**ઊમડવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઊમડ', -ના. ધા.] ઊલટભેર ધસવું, ઊમટવું. (૨) ફેલાવું, ઊભરાવું. (૩) છલકાવું. (૪) ફળ આવવાં. (૫) આંસુ પાડવાં. **ઉમડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊમદવું** અ. ક્રિ. [સં. उन्माद्य->પ્રા. उंमद्द-] ઉન્માદમાં આવવું. (૨) ઉશ્કેરાવું. ઉમદાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊમરું**[૧] ન. [સં. उदुम्बरक->પ્રા. उंबरअ-] ઉદુંબર-ઊંબરાના ઝાડનું ફળ, ઊંબરું

**ઊમરું**[૨] ન., -**રો**[૧] પું. બે ચાસ વચ્ચેની જમીન

**ઊમરો**[૨] પું. [સં. उदुम्बरक->પ્રા. उंबरअ-] ઉદુંબર નામનું વૃક્ષ, ઊમરાનું ઝાડ. (૨) બારસાખ વચ્ચેનું નીચેનું આડું લાકડું, ઊંબરો

**ઊમલવું** અ. ક્રિ. ઊઘડવું, ખીલવું. (૨) કળીચૂનાનું પીગળવું. (૩) વિયાવાનો સમય થવો (ઢોરને). (૪) ભૂકો થવો. **ઉમલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊમસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. અંદરનો ઉત્તાપ. (૨) તિરસ્કાર. (૩) અરુચિ, કંટાળો. (૪) ઘામ. (૫) વાઈ, ફેફરું. (૬) મૂર્છા

**ઊમસ(-સા)વું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ઊમસ', -ના.ધા.] અંદર ગરમી થવી. (૨) કોહાવું, સડવું. (૩) ચારે કોરથી ઊલટ-ભેર ધસવું. (૨) છલકાઈ જવું. (૪) ઉમંગમાં આવવું. **ઉમસાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊમહાવું** અ. ક્રિ. ચારે કોરથી ઊલટ-ભેર ધસવું. (૨) છલકાઈ જવું. (૩) ઉમંગમાં આવવું. **ઉમહાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊમળવું**[૧] સ. ક્રિ. વળ ચડાવવો, (ખાસ કરીને બળદના પૂંછડાને) ઉમેળવું. **ઊમળાવું**[૧] કર્મણિ., ક્રિ. **ઉમળાવવું**[૧] પ્રે., સં. ક્રિ.

**ઊમળવું**[૨] અ. ક્રિ. ભરતી આવવી, ઊછળવું. **ઊમળાવું**[૨] ભાવે., ક્રિ. **ઉમળાવવું**[૨] પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊમળી** જુઓ 'ઉમાવળી,'

**ઊમી**[૧] સ્ત્રી. [દે. પ્રા. उंबी, उंबिआ] પાકેલા ઘઉં. (૨) જવ અને ઘઉંના છોડમાંની ડૂંડી ઉપર થતા વાળ જેવા ગુચ્છ

**ઊમી**[૨] વિ. અજાણ્યું, (૨) પરદેશી

**ઊર**[૧] (-રય) સ્ત્રી. એક જગ્યાએ બી વાવીને અમુક વખત પછી એના છોડને ઉપાડી બીજે રોપવાની ક્રિયા

**ઊર**[૨] વિ. નાગું. એક આંખવાળું

**ઊરઝવું** અ. ક્રિ. ઊપસવું, આગળ આવવું. (૨) ઊંચું થવું. (૩) ફફડવું. (૪) લટકવું. **ઊરઝાવું**[૧] ભાવે., ક્રિ. **ઉરઝાવવું**[૧] પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઊરઝાવું**[૨] અ. ક્રિ. ગૂંચવાવું, મૂંઝાવું. (૨) પાછા પડવું. (૩) ખીજવાવું. **ઉરઝાવાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉરઝાવવું**[૨] પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊરઝી** સ્ત્રી. [જુઓ, 'ઊરઝાવું[૨]' ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] મૂંઝવણ. ગૂંચવણ

**ઊરવા** પું. અપકીર્તિ, બદનામી. (૨) માણસને હલકો પાડવાનો યત્ન

**ઊરસ** પું. માંકડ

**ઊરસવું** સં. ક્રિ. ઊથલ-પાથલ કરવી. (૨) ઉશ્કેરવું. **ઊરસાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉરસાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ,

**ઊરી** પું. ખળામાં પાકના ઢગલામાંથી પસાયતા વગેરે ગામડાંના નોકરોને આપવા માટે કાઢેલો ભાગ

**ઊરુ**[૧] પું., સ્ત્રી. [સં., પું.] સાથળ, જંઘા, જાંઘ

**ઊરુ**[૨](-રું) ન. કૂવામાંથી કોસ ખેંચતી વખતે બળદને ચાલવાની ઢાળવાળી જગ્યા, પૈયું

**ઊરુ-ગ્રાહ** પું. [સં.] સાથળ જકડાઈ જવાનો એક રોગ

**ઊરુ-ગ્લાનિ** સ્ત્રી. [સં.] જાંઘની-સાથળની નબળાઈ

**ઊરુ-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [સં.] સાથળનો દાંડો, સાથળનો ભાગ

**ઊરુ-દંડિકા** (-દણ્ડિકા) સાથળની આગળ મધ્ય ભાગમાં આવેલી એ નામની પેશી, 'રેક્ટસ ફેમિટસ'

**ઊરુ-ભંગ** (-ભઙ્ગ) પું. [સં.] સાથળનાં હાડકાંની ભાંગતૂટ

**ઊરુ-સંધિ** (-સન્ધિ) સ્ત્રી [સં., પું.] સાથળનાં હાડકાંનો

ઉપરની બાજુનો ઢગરાની વાટકીમાંનો સાંધો, વંક્ષણ-સંધિ

**ઊરુ-સ્તંભ** (-સ્તમ્ભ) પું. [સં.] સાથળ સહિતનો આખો પગ પકડાઈ જવાનો રોગ, સાથળનો લકવા

**ઊરુ-સ્નાયુ-શૂલ** (-ળ) ન. [સં.] સાથળના સ્નાયુઓમાં શૂળ ભોંકાતાં હોય એ પ્રકારનું દર્દ, સાથળનો નજલો, 'મિરેલજિયા'

**ઊરું** જુઓ 'ઊરુ[2].'

**ઊર્જસ** ન. [સં. ऊर्जस्] ઓજસ. (૨) બળ, તાકાત

**ઊર્જસ્વિન્તા** સ્ત્રી. [સં.] તેજસ્વિન્તા, ઓજસ. (૨) ભવ્યતા. (૩) બળ, તાકાત [(૩) બળવાન

**ઊર્જસ્વી** વિ. [સં., પું.] ઓજસવાળું, તેજસ્વી. (૨) ભવ્ય,

**ઊર્જા** સ્ત્રી. [સં.] ઊર્જસ, ઓજસ. (૨) બળ, તાકાત

**ઊર્જિત** વિ. [સં.] તેજસ્વી, ઓજસ્વી, ઊર્જસ્વી. (૨) ભવ્ય, 'મૅજેસ્ટિક'. (૩) બળવાન [(ઉ.જો.)

**ઊર્જિત-તા** સ્ત્રી. [સં.] તેજસ્વિતા, ભવ્યતા, 'સબ્લિમિટી'

**ઊર્ણ** ન. [સં.] ઘેટાંના વાળ, ઊન. (૨) ઊંટ બકરાં વગેરેના—જેમાંથી કાપડ બનાવી શકાય તેવા—વાળ. (૩) કરોળિયાની જાળના તાંતણા

**ઊર્ણનાભ(-ભિ)** પું. [સં. ऊर्णनाभ, ० नाभि નું ० नाम બ.વ્રી. સમાસમાં] જેના પેટમાં જાળ છે તેવું પ્રાણી—કરોળિયો

**ઊર્ણા** સ્ત્રી. [સં.] ઊન. (૨) આંખની બેઉ ભમરો વચ્ચેની નાક ઉપરની રુવાંટી. (૩) કામળી, ધાબળી

**ઊર્ણાયુ** વિ. [સં.] ઊનનું, ઊની. (૨) પું. [સં.] ઘેટો. (૩) કરોળિયો. (૪) કામળો, ધાબળો [રહેલું

**ઊર્ધ્વ** વિ. [સં.] ઊંચું કરેલું—રહેલું, ઉન્નત. (૨) ઊભું

**ઊર્ધ્વ-ગતિ** સ્ત્રી., **—મન** ન. [સં.] આકાશ તરફ ઊડવું એ. (૨) સદ્ગતિ. (૩) મોક્ષ-દશા, 'સબ્લિમેશન'

**ઊર્ધ્વ-ગામી** વિ. [સં., પું.] આકાશ તરફ ઊડનારું. (૨) (૩) (લા.) સદ્ગતિ પામનારું. (૪) મોક્ષ પામનારું

**ઊર્ધ્વ-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] આકાશ તરફ નજર. (૨) (લા.) મોટા થવાની ભાવના, મહત્ત્વાકાંક્ષા. (૩) વિ. મહત્ત્વાકાંક્ષી

**ઊર્ધ્વ-પત્ર** ન. [સં.], **ઊર્ધ્વપત્રી** નં. [સં., પું.] તીડની જાતનું એક જીવડું. (૨) ઊડવા માટે સીધી અને ચપટી બે પાંખવાળું એક યંત્ર., 'ઑથૉપ્ટર'

**ઊર્ધ્વ-પથ** પું. [સં.] અવકાશ, આકાશ. (૨) મરણ પછી ઊંચા લોકો તરફ જવાનો માર્ગ, સ્વર્ગ-માર્ગ

**ઊર્ધ્વ-પાણિ** વિ. [સં.] બેઉ હાથ ઊંચા રાખીને રહેલું

**ઊર્ધ્વ-પિંડ** (-પિણ્ડ) પું. [સં.] મૂત્રાશયની ઉપરમાં આવેલી રસની પાતળી ચામડીવાળી કોથળી, 'સ્યૂપ્રરીનલ કૅપ્સ્યૂલ'

**ઊર્ધ્વ-પુંડ્ર** (-પુણ્ડ્ર) ન. [સં., પું.] ચરણનો કે મંદિરના પડખાનો ખ્યાલ આપતું અંગ્રેજી U આકારનું કપાળમાં કરવામાં આવતું વૈષ્ણવી તિલક

**ઊર્ધ્વ-બાહુ** વિ. [સં.] જુઓ 'ઊર્ધ્વ-પાણિ'.

**ઊર્ધ્વ-ભાગ** પું. [સં.] ઉપરનો ભાગ—સામેનો ભાગ

**ઊર્ધ્વ-રેખા** સ્ત્રી. [સં.] હથેળી કે પગના પંજામાંની નસીબદાર ગણાતી ઊભી રેખા

**ઊર્ધ્વ-રેત, -તા, -તસ** પું. [સં. उर्ध्वरेतस् નું પ.વિ., એ. વ. रेताः] જેના વીર્યનું કદી પતન ન થયું હોય તેવો પુરુષ, અખંડ બ્રહ્મચર્યવાળો પુરુષ

**ઊર્ધ્વ-રોહણ** ન. [સં.] જુઓ 'ઊર્ધ્વ-ગતિ'.

**ઊર્ધ્વ-લોક** પું. [સં.] ઉપરની દુનિયા, ઊંચી ગતિ પામનારાંઓને રહેવાની મનાતી દુનિયા. (૨) સ્વર્ગ-લોક. (૩) વૈકુંઠ, ગોલોક [કરે એવો રોગ

**ઊર્ધ્વ-વાયુ** પું. [સં.] ઉદાન વાયુ, ઘણા ઓડકાર આવ્યા

**ઊર્ધ્વવાહિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] મૂળિયાંએ ચૂસેલો રસ ઉપર તરફ લઈ જનારી શિરા, 'ઝાઇલેન' (પ.વિ.)

**ઊર્ધ્વ-શાખા** સ્ત્રી. [સં.] ઊભી ડાળ. (૨) હાંસડીનું હાડકું

**ઊર્ધ્વ-શ્વાસ** પું. [સં.] ઉપર ચડતો શ્વાસ. (૨) ફેફસાંનું શ્વાસ અધ્ધર રહે એવા પ્રકારનું દર્દ

**ઊર્ધ્વા** વિ., સ્ત્રી [સં.] ઊંચેની દિશા. (૨) બત્રીસ હાથ લાંબી —સોળ હાથ પહોળી—સોળ હાથ ઊંચી એક જાતની જૂના સમયની હોડી

**ઊર્ધ્વાકાંક્ષી** (-કાઙ્ક્ષી) વિ. [સં. + आकाङ्क्षी પું.] ઊંચી ઉમેદવાળું, મહત્ત્વાકાંક્ષી [ઊંચી આંખવાળું

**ઊર્ધ્વાક્ષ**[1] વિ. [+ સં. अक्ष ('अक्षिन्'નું બ.વ્રી. સમાસમાં)]

**ઊર્ધ્વાક્ષ**[2] વિ. [સં. अक्ष] કાટખૂણે ત્રણ અણસરખી ધરીવાળું, 'ઑર્થોમેટિક'

**ઊર્ધ્વી-કરણ** ન. [સં.] આરોહણ, ઊંચે ચડાવવું એ. (૨) વરાળથી શુદ્ધ કરવું એ, બાષ્પી-ભવન. (૩) ચડતી દશાએ લઈ જવાપણું, ઊંચા હોદ્દાની પ્રાપ્તિ. (૪) આધ્યાત્મિક રીતે ઉચ્ચતા તરફ જવું એ, 'સબ્લિમેશન'

**ઊર્મિ** સ્ત્રી. [સં., પું., સ્ત્રી.] મોજું, તરંગ, લહરી. (૨) લાગણીનો તરંગ, લાગણીનો ઉછાળો, ઉમળકો, 'ઇમ્પલ્સ' (દ. બા.), 'ઇમોશન' (મ.ન.) (૩) મનનો છ પ્રકારનો આવેગ (જે 'જન્મ- મરણ- ભૂખ- તરસ- હર્ષ- શોક' અથવા 'ભૂખ- તરસ- ટાઢ- ગરમી- હર્ષ- શોક' કે 'ભૂખ- તરસ- ઘડપણ- -મૃત્યુ -શોક -મોહ' યા 'ગરમી- -લોભ- મોહ- ભૂખ- તરસ' એ રીતનો છે.)

**ઊર્મિક** ન. [સં., ગુ.માં અર્થ] ઊર્મિ-કાવ્ય, 'લીરિક'

**ઊર્મિ-કવિતા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ઊર્મિ-કાવ્ય.' [(બ. ક. ઠા.)

**ઊર્મિકા** સ્ત્રી. [સંસ્કૃતાભાસી નવો શબ્દ] જુઓ 'ઊર્મિક'.

**ઊર્મિ-કાવ્ય** ન. [સં.] જેમાં હૃદયના સીધા આવેગોનું આલેખન હોય છે તેવો આત્મલક્ષી કાવ્યપ્રકાર (જે પાઠ્ય પણ હોઈ શકે, ગેય પણ હોઈ શકે), 'લીરિક'

**ઊર્મિ-ગીત** ન. [સં.] ગેય પ્રકારનું ઊર્મિ-કાવ્ય, 'લીરિકલ સૉંગ'. (બ. ક. ઠા.)

**ઊર્મિ-જન્ય** વિ. [સં.] હૃદયના ઉમળકા કે આવેગમાંથી ઉત્પન્ન થાય તેવું, 'પૅથેટિક' (ડો. માં.)

**ઊર્મિ-તત્ત્વ** ન. [સં.] ઊર્મિ-કાવ્યમાં રહેલો હૃદયનો ભાવ, હૃદયની ઉત્કટ લાગણી, આત્મલક્ષિતા, 'સબ્જેક્ટિવિટી'

**ઊર્મિ-દાસ્ય** ન. [સં.] હૃદયની દુર્બળતા, 'સૅન્ટિમેન્ટલિઝમ' (વિ. મ.) [ટેમ્પરામેન્ટ' (મ. ન.)

**ઊર્મિ-પ્રકૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] આવેગાત્મક સ્વભાવ, 'ઇમોશનલ

**ઊર્મિ-પ્રધર્ષ** પું. [સં.] ઊર્મિની અથડામણ, 'ઇમોશનલ શૉક' (મ. ન.)

**ઊર્મિ-પ્રતિભાસ** પું. [સં.] હૃદયના ઉમળકા કે આવેગનું

વ્યક્તીકરણ, 'ઇમોશનલ એક્સ્પ્રેશન' (મ. ન.)

**ઊર્મિ-પ્રધાન** વિ. [સં.] જે કાવ્યમાં ઊર્મિની મુખ્યતા છે તેવું, ઊર્મિમય, 'લીરિકલ' (બ.ક.ઠા.)

**ઊર્મિમય** વિ. [સં.] જુઓ 'ઉર્મિ-પ્રધાન'.

**ઊર્મિ-માલા** (-ળા) સ્ત્રી. [સં.] તરંગોની હારની હાર, મોજાં ઉપર આવતાં મોજાં

**ઊર્મિમાલી** પું. [સં.] સાગર, સમુદ્ર

**ઊર્મિ-માંધ** (-માન્ધ) ન. [સં.] હૃદયના ઉમળકાને બદલે ભાવનાનો અતિરેક, 'મૉર્બિડિટી' (ઉ.જો.)

**ઊર્મિ-મુક્તક** ન. [સં.] ઊર્મિ-કાવ્યની એકમ-રૂપ કડી કે શ્લોક, 'લીરિક' (બ.ક.ઠા.)

**ઊર્મિ-મોક્ષ** પું. [સં.] હૃદયના આવેગાત્મક ભાવમાંથી મુક્ત થવાની ક્રિયા, 'એબ્રી-એક્શન' (ભૂ. ગો.)

**ઊર્મિ-યોગ્યતા** સ્ત્રી. [સં.] હૃદયના આવેગ કે ઉમળકાની જાગૃતિ કે સભાનતા, 'ઇમોશનલ સેન્સિબિલિટી' (મ. ન.)

**ઊર્મિલ** વિ. [+ ગુ. માં સ્વાર્થે 'લ'થી વ્યાપક થયેલો શબ્દ] જેને હૃદયમાં ઊર્મિઓ ઊભરાય છે તેવું, ઉત્કટ લાગણીવાળું, લાગણીપ્રધાન, 'સેન્ટિમેન્ટલ' (બ.ક.ઠા.)

**ઊર્મિલ-તા** સ્ત્રી. [+ સં., ત. પ્ર.] ઊર્મિલ હોવાપણું

**ઊર્મિલા** સ્ત્રી. [સં.] રામચંદ્રજીના ભાઈ લક્ષ્મણની એ નામની પત્ની. (સંજ્ઞા.) [પિતૃઓનો એક વર્ગ

**ઊર્વ** પું. [સં.] વડવાનલ. (૨) વાદળ. (૩) સાગર. (૪)

**ઊલ**[1] (-લ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. उल्ली] લાંબા ઘાટના બેવડા ચૂલામાંનો પાછળનો ભાગ, ઓલો. [૦માંથી ચૂલમાં (-ચૂલ્ય-) (રૂ. પ્ર.) એક ઠેકાણેથી નીકળી બીજે ઠેકાણે જઈને પણ એવું જ દુઃખ થવાનું]

**ઊલ**[2] (-લ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. उल्ली] જીભ ઉપરની છારી કે મેલ, ઓળ. [૦ ઉતારવી (રૂ. પ્ર.) જીભનો મેલ ઊલિયાથી કે દાતણની ચીરીથી દૂર કરવો]

**ઊલક** (-ક્ય) સ્ત્રી. [રવા.] ઉલટી, વમન, બકારી

**ઊલકું** ન. [રવા.] ઓચિંતી દોડાદોડ થતાં લોકોમાં ફેલાતો ગભરાટ અને દોડાદોડી. (૨) ભુમરાણ, ઘાંટાઘાંટ. [૦ પડવું (રૂ. પ્ર.) ખાલી ભુમરાણ ને નાસભાગ થવાં]

**ઊલકો, -ખો**[1] પું. નાળિયેરનો ગર્ભ કે ઉપરનાં છાલાં વિનાનો સૂકો એક કાણાવાળો ખાલી ગોળો, ડોપો. (૨) હુક્કાની આખી નાળિયેરની કાચલી. (૩) ઝાડે જવા માટેનો કળશિયો, લોટકો (એ નાળિયેરની આખી કાચલી પણ હોય, ધાતુનો પણ હોય અને માટીનો કૂરડો પણ.)

**ઊલખો**[2] પું. દેશી જૂની સાળમાં તોર મૂકવા માટે વણકરના ડાબા હાથમાં રહેતો ગોળ ખાંચાવાળો હાથલો

**ઊલગ** (-ગ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓળગ'.] સેવા-પૂજા. (૨) સેવા-ચાકરી

**ઊલગવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. ओलग्ग-સેવા, ભક્તિ;-ના.ધા.] ઓળગ કરવી, સેવા-ચાકરી કરવી. (૨) અ.ક્રિ. વારે વારે આવવું. ઊલગાવું કર્મણિ., ભાવે., ક્રિ. ઉલગાવવું પ્રે.,સ.ક્રિ.

**ઊલચ-વાલચ** (ઊલચ્ય-વાલચ્ય) સ્ત્રી. ['ઊલચ'નો દ્વિર્ભાવ. જુઓ 'ઊલચવું'.] પેટમાં થતી બેચેની, દર્દમાં થતી પેટની અકળામણ

**ઊલચવું** સ. ક્રિ. જુઓ 'ઉલેચવું'. ઊલચાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઉલચાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊલછવું** સ. ક્રિ. ઊલચવું, ખાલી કરવું. (૨) હાથથી ઉડાડવું, વિખેરવું. (૩) હાથથી છાંટીને વાવવું. ઊલછાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઉલછાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊલછા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊલછવું' + ગુ. 'આ' કૃ. પ્ર.] હાથથી છાંટીને બી વાવવાની રીત

**ઊલઝ-પૂલઝ** વિ. ['ઊલઝ'નું દ્વિત્વ. જુઓ 'ઊલઝવું'.] ગભરાયેલું

**ઊલઝ(-ઝા)વું** અ. ક્રિ. ગૂંચવાવું, ગોટવાવું. (૨) પેચ પડવો, ગોથ ખાવી (પતંગ વિશે). (૩) વાદ કરવો, ચર્ચા કરવી. (૪) ઝઘડવું. (૫) ચક્કરમાં પડવું. (૬) વીંટાવું. (૭) લીન રહેવું. ઉલઝાવાવું ભાવે., ક્રિ. ઉલઝાવવું[2] પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊલટ**[1] (-ટય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊલટવું'.] (લા.) હોંશ, ઉમંગ, ઉત્સાહ. (૨) આનંદની લાગણી, હરખ. (૩) ઉત્સુકતા, આતુરતા

**ઊલટ**[2] વિ. જુઓ 'ઊલટું' [સમાસમાં 'ઊલટું'નું 'ઊલટ' થાય છે.] ઊલટું, અવળું, ફરીને ઉલટાવવાનું

**ઊલટ-ગામી** વિ. [+સં., પું.] ઊલટી દિશામાં જતું, પ્રતિગામી [કસરત. (વ્યાયામ.)

**ઊલટ-ચક્કર** ન. [+ જુઓ 'ચક્કર'.] મગદળની એક પ્રકારની

**ઊલટ-ચકાસણી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ચકાસણી'.] એક પક્ષની ચકાસવાની ક્રિયા પછી સામા પક્ષ તરફની ચકાસણી, ઊલટ-તપાસ, ફેર-તપાસ. (૨) હિસાબ વગેરેની ફેર-તપાસ, 'કાઉન્ટર ચેક'

**ઊલટ-ટપાલ** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ટપાલ'.] વળતી ટપાલ, લખેલા જવાબનો ટપાલમાં આવતો વળતો જવાબ

**ઊલટ-તપાસ, -સણી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'તપાસ, -સણી'.] અદાલતમાં સામા પક્ષ તરફથી કરવામાં આવતી તપાસ, 'ક્રૉસ એગ્ઝામિનેશન'

**ઊલટ-દાવો** પું. [+ જુઓ 'દાવો'.] મંડાયેલા દાવાની સામે માંડવામાં આવેલો દાવો, સામો દાવો

**ઊલટ-પા(-પૂ)લટ** વિ. [જુઓ 'ઊલટવું' અને 'પાલટવું' વળી દે. પ્રા. अलट्ट-पल्लट्ट, उल्लट्ट-पल्लट्ट; આ उपर्यस्त-पर्यस्त-માંથી સ્વાભાવિક] ઊલટ-સૂલટ થયેલું, અવળાસવળી થયેલું. (૨) આડુંઅવળું, અ-વ્યવસ્થિત. (૩) અદલ-બદલ કરેલું. (૪) સ્ત્રી. અ-વ્યવસ્થા, ગોટાળો

**ઊલટ-ભ(-ભે)ર** [ઊલટય-ભ(ભે)રય] ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઊલટ[1]' + 'ભરવું' ઉપરથી બેઉ અનુગ] ઊલટથી, ઉમંગથી, હોંશથી

**ઊલટ-રકમ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊલટ[2]' + 'રકમ'.] ઉલટાવેલી રકમ, વ્યુત્ક્રમપદ. (ગ.) [વ્યાજોક્તિ

**ઊલટ-વાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊલટ[2] + સં.] અવળવાણી,

**ઊલટવું** અ.ક્રિ. [દે. પ્રા. अलट्ट પણ છે, પણ સં. उपर्यस्त->પ્રા. उल्लट्ट સ્વાભાવિક. સરખાવો સં. पर्यस्त->પ્રા. पल्लट्ट-] ઊંધું થઈ જવું, પલટાવું. (૨) (લા.) ધસી આવવું. (૩) ટોળે મળવું. ઊભરાવું. ઊલટાવું ભાવે., ક્રિ. ઉલટાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊલટ-સવાલ** પું. [જુઓ 'ઊલટ[2]' + 'સવાલ'.] અવળાસવળા સવાલ પૂછી લેવામાં આવતી જુબાની

**ઊલટ-સંદર્ભ** (-સન્દર્ભ) પું. [જુઓ 'ઊલટ[2]' + સં.] સામસામા અનુસંધાનની રીતે ગ્રંથાદિ પ્રમાણની ચોકસાઈ, 'ક્રૉસ-રેફ્રન્સ' [જુઓ 'ઊલટ-પાલટ'.

**ઊલટ-સૂલટ** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઊલટું'ના સાદૃશ્યે 'સૂલટું'.]

**ઊલટ-હુકમ** પું. [જુઓ 'ઊલટ[2]' + 'હુકમ'.] વિરુદ્ધ પ્રકારની આજ્ઞા [જુઓ 'ઊલટ-પાલટ'.

**ઊલટા-પાલટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊલટ-પાલટ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.]

**ઊલટાવું** જુઓ 'ઊલટવું'માં.

**ઊલટા-સૂલટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊલટ-સૂલટ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઊલટા-પાલટી, અવળા-સવળી, ઊંધું-ચતું

**ઊલટા-સૂલટું** વિ. [જુઓ ઊલટ-સૂલટ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઊલટ-સૂલટ, ઊલટ-પૂલટ. (૨) એકબીજાની સાથે મેળ ન ખાતું

**ઊલટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊલટવું'; સં. उपर्यस्त->પ્રા. उल्लट्ट + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] પેટમાંથી અનાજનું ઊલટાઈને કંઠ દ્વારા બહાર આવવું એ, બકારી, વમન, ઓકારી, ઓક. (૨) મલખમની રમતનો એક દાવ

**ઊલટું** વિ. [સં. उपर्यस्तक->પ્રા. उल्लट्टअ-] ઊંધું વળેલું, પલટો ખાઈ ગયેલું. (૨) સામી બાજુનું, બીજી તરફનું, 'વાઇસે-વર્સા.' (૩) કુદરતના કાયદા વિરુદ્ધનું. [-ટા ચાલવું (રૂ. પ્ર.) વિરુદ્ધ વર્તન કરવું. -ટાનું (રૂ. પ્ર.) વિરુદ્ધ જઈ ને. (૨) જુદું થઈ ને. -ટી અવળા (રૂ. પ્ર.) પીડા, નડતર. -ટી આગ (-ગ્ય) (રૂ. પ્ર.) વિપરીત ક્રિયા. -ટી ખોપરી (રૂ. પ્ર.) વિપરીત બુદ્ધિનું. -ટી ગંગા (-ગઙ્ગા) (રૂ.પ્ર.) વિરુદ્ધ બાજી. (૨) અન્યાય. -ટી પટ્ટી (રૂ. પ્ર.) ઊંધી સમઝણ. (૨) ભેદબુદ્ધિ. -ટી પાઘડી બાંધવી (રૂ. પ્ર.) ફરી જવું. (૨) નામુક્કર જવુ. -ટી બગલી (રૂ. પ્ર.) મગદળની એક કસરત. -ટી મત (-ત્ય), -ટી સમઝ (-ઝ્ય) (રૂ.પ્ર.) ભૂલભરેલી સમઝ. -ટી માર (-ર્ય) (રૂ. પ્ર.) પાછળનો ઘા. -ટી માળા ફેરવવી (રૂ. પ્ર.) શાપ દેવો. -ટી સીધી સંભળાવવી (રૂ. પ્ર.) ગાળ દેવી. (૨) અપમાન કરવું. ૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) નુકસાન કરવું. (૨) મુશ્કેલીમાં મૂકવું. ૦ ચાલવું (રૂ. પ્ર.) વિરુદ્ધ વર્તન કરવું. ૦ પૂછવું (રૂ. પ્ર.) ઊંધો કે આડો સવાલ પૂછવો. ૦ સમઝવું (રૂ. પ્ર.) ખોટો અર્થ કરવો. ગેરસમઝ કરવી. (૨) ભૂલ કરવી. -ટે કાંટે (રૂ. પ્ર.) વજનમાં થોડું ઓછું. -ટો જવાબ દેવો (રૂ. પ્ર.) મહેણું મારવું. -ટો ધડો બાંધવો (રૂ. પ્ર.) સામે દાવો ચલાવવો. -ટો માર (રૂ. પ્ર.) નુકસાન]

**ઊલડવું** સ.ક્રિ. ઉથલાવવું, ઊંધું વાળવું, ફેરવવું, ઉલટાવવું. **ઊલડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉલડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊલથવું** અ. ક્રિ. હિલોળે ચડવું. **ઊલથાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉલથાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊલથાપ** (-પ્ય) સ્ત્રી. ભૂલથાપ, ફરેબ

**ઊલથાવું** જુઓ 'ઊલથવું'માં.

**ઊલથો** પું. તરજૂમો

**ઊલપ** પું. ડાળીઓ અને પાંદડાંના જથ્થાવાળો વેલો

**ઊલફો** પું. પગાર, વેતન [વનસ્પતિ

**ઊલર-ગૂલર** (ઊલરચ-ગૂલરચ) સ્ત્રી. એક જાતની એ નામની

**ઊલરવું** અ. ક્રિ. આરામ લેવો. **ઊલરાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉલરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊલવું** અ. ક્રિ. [સં. उद्-लय्-=उल्लय->પ્રા. उल्ल- લય થવો] પૂરું થઈ જવું. (૨) કમી થવું, ખૂટી જવું. (૩) મોસમનું ખલાસ થવું. **ઉલાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊલસ-ખાલસ** (ઊલસ્ય-ખાલસ્ય) સ્ત્રી. આળસ, પ્રમાદ

**ઊલસવું** અ. ક્રિ. [સં. उद्-लस् = उल्लस्-] ઉલ્લસિત થવું, પ્રફુલ્લિત થવું. (૨) હરખાવું. (૩) (લા.) પ્રકાશવું. **ઊલસાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉલસાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊલળ-પાણો** (-પાઃણો) પું. [જુઓ 'ઊલળવું' + 'પાણો'.] (લા.) પારકી વહોરી લીધેલી તકરાર, ઉછીનો કજિયો

**ઊલળવું** અ. ક્રિ [સં. उद्-लल् = उल्लल्-] ઊછળવું, કૂદવું. (૨) ઊંધું પડવું, ઊંધું વળી જવું. (૩) ઠાંઠા બાજુ વજન વધવાથી ગાડાની ઊધનો ભાગ ઊંચો થવો. (૪) (લા.) હરખમાં ઊંચા ઊંચા થઈ રહેવું. **ઊલળાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉલાળવું** પ્રે., સ. ક્રિ. **ઉલાળાવવું** પુનઃપ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊલિયું** ન. [જુઓ 'ઊલ[2]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જીભની ઊલ-ઓળ ઉતારવાનું ધાતુનું કે પ્લાસ્ટિક વગેરે પદાર્થનું સાધન [લવારું

**ઊલું** ન. ઘેટાનું બચ્ચું, ગિદરડું. (૨) બકરીનું બચ્ચું, બદીલું,

**ઊવકવું** સ. ક્રિ. બોલવું. **ઊવકાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉવકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [તેવું. (૩) ઊલટું, અવળું. (૪) આડું

**ઊવટ[1]** સ્ત્રી. જુઓ 'ઉવાટ'. (૨) વિ. જ્યાં માર્ગ ન હોય

**ઊવટ[2]** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [સં. उद्-वृत्ति>પ્રા. उव्वट्टि] ઊગટ, પીઠી

**ઊવટ[3]** (-ટ્ય) સ્ત્રી. આપદા. (૨) હેરાનગતી, અડચણ

**ઊવટો** પું. [સં. उद्-वृत्तक->પ્રા. उव्वट्टअ-] ઊગટ, પીઠી

**ઊવડ[1]** પું. અણઘડ માણસ

**ઊવડ[2]** પું. સંબંધી, સ્નેહી માણસ

**ઊવન** વિ. રાખ મેળવી ન હોય તેવું (અનાજ વગેરે કણોકું)

**ઊવરવું** અ. ક્રિ. [સં. उद्-वृ-वर्.>પ્રા. उव्वर-] બાકી રહેવું. (૨) ચુકવણું માફ થવું. **ઊવરાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઉવરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊવસ** વિ. [સં. उद्ध्वस्त] ઉજ્જડ

**ઊવળવું** અ. ક્રિ. [સં. उद्-वल्.>પ્રા. उव्वल-, પાછું વળવું] વળ ઊતરી જવો. (૨) સડકમાંથી પથરા-કાંકરાઓનું ખસી જવું. (૩) મટી ગયેલો રોગ ફરી થવો. **ઉવળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊશિયું** ન. દાતરડું

**ઊષ** ન. [સં., પું.] ખારાશ

**ઊષર** વિ. [સં.] ખારાશવાળું

**ઊષર-તા** સ્ત્રી. [સં.] ખારાશ

**ઊષ્મ** અને એ આદિમાં છે તેવા શબ્દ જુઓ 'ઉષ્મ'થી.

**ઊસ[1]** પું., ન. [સં. उष>પ્રા. उस, તત્સમ, પું] સર્વ-સામાન્ય ક્ષાર. (૨) સાજી ખાર

**ઊસ[2]** પું. [દે. પ્રા. उस्स] ઓસ, ઝાકળ [જાતનું

**ઊસટ** વિ. ગંજમાં બેસતું ન આવે તેવું, ભિન્ન પ્રકાર કે

**ઊસટવું** સ. ક્રિ. ઊસડવું, એકઠું કરવું. (૨) ઊસડાને ફેંકી દેવું. (૩) બધું ખાઈ જવું. (૪) ભેળવવું. **ઊસટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉસટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊસડ-ડસડ** (ઊસડય–ડસડય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊસડવું' + 'ડસડવું'.] વધ્યું ઘટ્યું ભેગું કરવાની ક્રિયા

**ઊસડવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઉસરડવું'–લાઘવ.] ઉસરડવું, ઘસી એકઠું કરી લેવું. **ઊસડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉસડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊસડ-સટ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઊસડવું' + 'સટ' રવા.] (લા.) [ઉતાવળથી, જલદીથી, એકદમ

**ઊસડાવું** જુઓ 'ઊસડવું'માં.

**ઊસન** પું. એક જાતની વનસ્પતિનો છોડ (જેમાંથી બાળવાનું તેલ નીકળે છે.)

**ઊસપવું** સ. ક્રિ. [સં. उत्-सृप्-सर्प्- > પ્રા. उस्सप्प-] રેડી દેવું, નાખી દેવું. (૨) ખાલી કરવું, (૩) (મ્યાનમાંથી) બહાર કાઢવું. **ઊસપાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઉસપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊસબો** પું. લોહી સુધારવાના કામમાં આવતી એ નામની એક ઓષધિ-વનસ્પતિ, ઉપલસરી

**ઊસર** વિ. [સં. ऊषर > પ્રા. ऊसर, તત્સમ] જુઓ 'ઊષર'.

**ઊસર-પાટો** પું. [જુઓ 'ઓસરવું' + 'પાટો'.] (લા.) પાયમાલી, નિકંદન, નાશ. (૨) નુકસાન, બગાડ

**ઊસરવું** અ. ક્રિ. [સં. अप-सृ-सर्- > પ્રા.अउसर, उस्सर-] ખસી જવું, ઓસરવું

**ઊસરી** વિ., પું. [જુઓ 'ઊસરવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] એક ગામમાં રહે અને બીજે ગામ જઈ ખેતી કરે તેવો ખેડૂત

**ઊહ**[1] પું. [સં.] તર્ક, ધારણા, અનુમાન. (૨) અમુક સાધ્યને સાબિત કરવા માની લીધેલ સિદ્ધાંત કે વાક્ય, 'હાઇપોથીસિસ' (મ. ન.) (૩) વિચાર

**ઊહ**[2] કે. પ્ર. [સં. अहो] આશ્ચર્ય બતાવનારો ઉદ્‌ગાર

**ઊહકારો** પું. [+ સં. कारक- > પ્રા. कारअ-] 'ઊહ્' એવો ઉદ્‌ગાર, દીર્ઘ નિઃશ્વાસ. (૨) ગર્વનો ઉદ્‌ગાર

**ઊહ-ગાન** ન. [સં.] સામગાનનો એક પ્રકાર

**ઊહનીય** વિ. [સં.] વિચારવા જેવું

**ઊહાપોહ** પું. [સં. ऊह-अपोह] તર્ક અને પ્રતિ-તર્ક, શંકા અને સમાધાન. (૨) જોરશોરથી થતી ચર્ચા

**ઊહ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'ઊહનીય'.

**ઊહ્ય-ગાન** ન. [સં.] સામગાનનો એક બીજો પ્રકાર

**ઊં** કે.પ્ર. [રવા.] બેચેની–અનિચ્છા–અસંમતતા–રુગ્ણતા વગેરે બતાવતો ઉદ્‌ગાર, ઊંહ

**ઊંઆં(-વાં)**[1] (ઉવાં) કે. પ્ર. [રવા.] તરતના જન્મેલા બાળકનો અવાજ

**ઊંઆં (-વાં)**[2] (ઉવાં) ક્રિ. વિ. [ સર૦ હિં. 'વહાં', સૌ. 'વાં.'] વાં, ત્યાં, પણે, સામે સ્થળે

**ઊં-ઊં** (ઉં-ઉં) કે. પ્ર. [રવા.] રડવાનો અવાજ

**ઊંકડું** વિ. [સં. उत्कण्ठक- > પ્રા. उक्कंठअ-] ઉત્કંઠ, આતુર. (૨) ઉભડક બેઠેલું, અધૂકડું બેઠેલું

**ઊંકરાંટો** પું. [રવા.] રુવાડાં ઊભાં થઈ જવાં એ, રોમાંચ. (૨) કંપારી, ધ્રુજારી. (૩) (લા.) જુસ્સો, આવેશ

**ઊંકારિયું** ન. [જુઓ 'ઊંકારો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જેમાં ઊંકારા કરવામાં આવે છે તેવો ગાડર–બકરાંને થતો એક રોગ

**ઊં-કારો** પું. [રવા. + સં. कारक- > પ્રા. कारअ-] 'ઊં' એવો ઉચ્ચાર, દુઃખનો કે કણછવાનો ઉદ્‌ગાર, ઊંહકારો

**ઊંકારો-ચૂંકારો** પું ['ઊં' અને 'ચૂં' (રવા.) + સં. °कारक- > પ્રા. कारअ-] 'ઊં' કે 'ચૂં' એવો અવાજ, સામે થવાનો કે દબાઈ ને બોલવાનો અવાજ

**ઊંગણ** ન. [જુઓ 'ઊંગવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ઊંજણ, ઊંગવાની–યંત્રોમાં તેલ પૂરવાની ક્રિયા. (૨) પૈડાંમાંના તેલ-ધૂળના ખરેંટા, મળી. [૦ ધોરી (રૂ. પ્ર.) દોઢડાહ્યું]

**ઊંગવું** સ. ક્રિ. [સં. उञ्ज् > પ્રા. उंज- સિંચવું-છાંટવું.] ઘસારો ઓછો કરવા યંત્રમાં તેલ કે એવો સ્નિગ્ધ પદાર્થ પૂરવો, ઊંજવું, **ઊંગાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઊંગાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊંગાવવું, ઊંગાવું** જુઓ 'ઊંગવું'માં.

**ઊંઘ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊંઘવું'.] નિદ્રા, નીંદર. (૨) (લા.) અજ્ઞાન. [૦ **આવવી** (રૂ. પ્ર.) ઊંઘવાની અસર અનુભવાવી. ૦ **ઉતારવી** (રૂ. પ્ર.) અજ્ઞાન દૂર કરવું, સમજ આવવી. ૦ **ઊડવી** ૦ **ઊડી જવી**, ૦ **ઊતરવી** (રૂ. પ્ર.) અજ્ઞાન દૂર થવું, સમજ આવવી. ૦ **કાઢવી** (રૂ.પ્ર.) (રૂ. પ્ર.) સારી રીતે ઊંઘવું. ૦ **ખેંચી કાઢવી** (-ખેંચી-) (રૂ. પ્ર.) ઊંઘ દ્વારા સારી રીતે આરામ લેવો. ૦ **ચડ(-ઢ)વી** (રૂ. પ્ર.) ઊંઘ આવવી. (૨) અજ્ઞાન વધવું. ૦ **જવી** (રૂ. પ્ર.) ઊંઘ ઊડી જવી. (૨) સમજ આવવી. ૦ **ભરાવી** (રૂ. પ્ર.) આંખમાં ઊંઘનાં નિશાન થવાં. ૦ **માં જવું** (રૂ. પ્ર.) ગફલત કરવી. ૦ **માં પડવું** (રૂ. પ્ર.) ઊંઘી જવું. ૦ **વેચવી** (રૂ. પ્ર.) હાથે કરી આફત વહોરવી. ૦ **માંથી ઊઠવું** (રૂ. પ્ર.) સમજ આવવી] [પ્ર.] ઊંઘથી ઘેરાયેલું

**ઊંઘ-છલી(-લું)** વિ. [+ જેઓ 'છલવું' + ગુ. 'ઈ'–'ઉં' કૃ.

**ઊંઘટિયું** વિ. [જુઓ 'ઊંઘટું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] બહુ ઊંઘવાની ટેવવાળું, ઊંઘણશી. (૨) ઊંઘથી ભરાયેલું. (૨) (લા.) સુસ્ત, એદી

**ઊંઘડું** વિ. [જુઓ 'ઊંઘ' દ્વારા.] બહુ ઊંઘવાની ટેવવાળું

**ઊંઘણ** ન. [જુઓ 'ઊંઘવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ઊંઘવું એ. (૨) બહુ ઊંઘવાની ટેવ

**ઊંઘણ-રોગ** પું. [+ સં.] સતત ઊંઘ આવ્યા કરવાનું દર્દ

**ઊંઘણશી** વિ. [+ સં. सिंह > પ્રા. सीह विशेष નામોને અંતે આવતા આ 'શી'ના સાદૃશ્યે] લાંબા સમય સુધી ઊંઘવાની ટેવવાળું. (૨) (લા.) સુસ્ત, એદી

**ઊંઘરા(-રે)ડું** વિ. [જુઓ 'ઊંઘ' દ્વારા.] ઊંઘે ભરાયેલું

**ઊંઘવું** અ. ક્રિ. [દે. પ્રા. उंघ-] નિદ્રા લેવી, નીંદર કરવી. (૨) (લા.) અજ્ઞાનમાં રહેવું, બેધ્યાન રહેવું. (૩) આળસુ થઈને પડ્યા રહેવું. [**ઊંઘી ઊઠવું** (રૂ. પ્ર.) અજ્ઞાન દૂર થવું. **ઊંઘી ગયું** (રૂ. પ્ર.) એક બાજુ રહ્યું.] **ઊંઘાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઊંઘાડવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊંઘાક(-ખ)ણું** વિ. [જુઓ 'ઊંઘવું' દ્વારા.] બહુ ઊંઘવાની ટેવવાળું. (૨) (લા.) સુસ્ત, એદી

**ઊંઘાડવું, ઊંઘાવું** જુઓ 'ઊંઘવું'માં.

**ઊંઘાળ, ૦વું** વિ. [જુઓ 'ઊંઘ' + ગુ. 'આળ', + 'વું' ત. પ્ર.] સહેજ સહેજમાં ઊંઘી જાય તેવું. (૨) બહુ ઊંઘવાની ટેવવાળું

**ઊંઘેડું** વિ. [જુઓ 'ઊંઘ' દ્વારા.] ઊંઘટિયું, ઊંઘડું

**ઊંચ** વિ. [સં. उच्च] ઉચ્ચ, ઊંચું, ઉન્નત. (૨) પ્રશસ્ત,

ગૌરવવાળું. (૩) કુલીન, ઉત્તમ જાતિ કે વર્ણનું, ઉજળિયાત

**ઊંચ-ક(-કા)નું** વિ. [+સં. कर्णक->પ્રા. कन्नअ-] (લા.) સાંભળ્યું ન સાંભળ્યું કરનારું, સાંગલ. (૨) ઓછું સાંભળનારું. (૩) બહેરું

**ઊંચક-મેલ** ન. (ઊંચક્ય-મેલ્ય) [જુઓ 'ઊંચકવું' + 'મેલવું'.] ઉપાડીને નીચે મૂકી દેવું એ

**ઊંચકવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઊંચું;' એના ઉપરથી સ્વાર્થે 'ક' લાગી ના. ધા.] ઊંચું લેવું, ઉપાડી લેવું, ઉઠાવવું. (૨) હાથ ઉપર લેવું. (૩) (લા.) ધમકાવવું. (૪) સંભોગ કરવો **ઊંચકાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઊંચકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊંચકાઈ** સ્ત્રી., **-મણ** ન., **-મણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊંચકવું' + ગુ. 'આઈ'-'આમણ'-'આમણી' કૃ. પ્ર.] ઊંચકવાનું મહેનતાણું, ઉપડામણી

**ઊંચકાવવું, ઊંચકાવું** જુઓ 'ઊંચકવું'માં.

**ઊંચકી-ટૂંચકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊંચકવું' દ્વારા અને એ 'ઊંચકી'નો દ્વિર્ભાવ] (લા.) નવીન વાત, અવનવું

**ઊંચકી-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [+ સં.] ઊંચા ઉછળીને પછી નીચે પડી કરાતી દંડ પીલવાની એક કસરત. (વ્યાયામ.)

**ઊંચ-નીચ** વિ. [+ સં.] ઊંચી અને નીચી જાતિ કે વર્ણનું

**ઊંચ-નીચ-ભાવ** પું. [+ સં.] ઊંચા અને નીચા વર્ણનું હોવાની માન્યતા

**ઊંચ-મનું** વિ. [+ જુઓ 'મન' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઊંચા મનવાળું, ઉદાત્ત ચિત્તવાળું. (૨) (લા.) ખિન્ન, દિલગીર, અપ્રસન્ન

**ઊંચ-મૂચ** ક્રિ. વિ. [જુઓ, 'ઊંચ'નો દ્વિર્ભાવ.] (લા.) ઓચિંતું, એકાએક, અચબૂચ [ઊંચું, ઉચ્ચ કક્ષાનું

**ઊંચ-રેડું** વિ. [ + જુઓ 'રેડવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. ત.પ્ર.] (લા.)

**ઊંચલવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઊંચ' + સ્વાર્થે 'લ' પ્ર., -ના. ધા.] ઊંચકવું, ઉપાડવું, ઉઠાવવું. **ઊંચલાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઊંચલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊંચલાવવું, ઊંચલાવું** જુઓ 'ઊંચલવું'માં. [ભાગ

**ઊંચવટો** પું. [જુઓ 'ઊંચ' + ગુ. 'વટો' ત. પ્ર.] ઊપસેલો

**ઊંચ-વર્ણ, -ર્ણી, -ર્ણું** વિ. [+ સં. वर्ण + ગુ. 'ઈ' અને 'ઉં' ત. પ્ર.] ઉચ્ચ વર્ણ કે જાતિનું, ઉજળિયાત

**ઊંચ-વાસો** પું. [+ જુઓ 'વાસો', 'ઉપરનો વાસ'-રહેઠાણ.] (લા.) જે બાજુથી પાણી આવે તે તરફનો ભાગ, ઉપર-વાસ

**ઊંચાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊંચું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ઊંચાપણું, ઉચ્ચતા. (૨) ઊંચાપણાનું માપ, ઊભું માપ

**ઊંચા-કાની** વિ. [જુઓ 'ઊંચું' + 'કાન' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.], **-નું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] જુઓ 'ઊંચ-કનું'.

**ઊંચા-જોયું** વિ. [ જુઓ 'ઊંચું' + 'જો' ક્રિયામૂલ + ગુ. 'યું' કૃ. પ્ર.] ઊંચે તરફ નજર રાખી ચાલનારું

**ઊંચાટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊંચું' + ગુ. 'આટ' ત. પ્ર.] ઊંચાઈ પર આવેલી જમીન, ટેકરાની જમીન

**ઊંચાણ** ન. [જુઓ 'ઊંચું' + ગુ. 'આણ' ત. પ્ર.] ઊંચા હોવાપણું, ઊંચાઈ. (૨) ચઢાવ. (૩) ઊંચાઈ પર આવેલી જમીન

**ઊંચા-નીચું** વિ. [જુઓ 'ઊંચું' + 'નીચું'.] ઊંચાણ અને નીચાણવાળું, સમથળ નહિ તેવું. (૨) (લા.) આતુરતાવાળું, તલપાપડ. (૩) ખળભળી ઊઠેલું

**ઊંચાવ** પું. [ જુઓ 'ઊંચું' + ગુ. 'આવ' ત. પ્ર.] ઊંચાપણું, ઊંચા હોવાપણું, ઊંચાઈ

**ઊંચાશ(-સ)** (-શ્ય, -સ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊંચું' + ગુ. 'આશ(-સ)' ત. પ્ર.] ઊંચાઈ [ઊંચાપણું, ઊંચાઈ

**ઊંચાહટ, -ત** (-ટ્ય, -ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊંચું' દ્વારા'.]

**ઊંચી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊંચું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] (લા.) તારના છેડા સામસામા સાથે મૂકી વાળેલો આમળો

**ઊંચું** વિ. [સં. उच्चक- > પ્રા. उच्चअ-] (ઊભા માપમાં) ઉન્નત, ઉચ્ચ. (૨) (ગુણમાં) ઉમદા, પ્રશસ્ત, ગૌરવવાળું. (૩) (વર્ણ-જાતિમાં) કુલીન, ઉત્તમવર્ણું, ઉજળિયાત. (૪) (ભાવ-કિંમત-ગુણમાં) ચડિયાતું. (૫) (અવાજમાં) ઊંચી માત્રાએ રહેલું. [**-ચા ડોળા રાખવા** (રૂ. પ્ર.) ધ્યાન ન આપવું. **-ચા નીચા પાસા પાડવા** (રૂ. પ્ર.) દાવપેચ કરવો-રમવો. (૨) ભોળવીને પોતાના મતનું કરવું. **-ચા બોલ** (રૂ. પ્ર.) મગરૂરીના શબ્દ. **૦ ચામાં ઊંચું** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ જ કિંમતી. **-ચાં મન** (રૂ.પ્ર.) દુશ્મનાવટ. (૨) અણબનાવ. **-ચી આંખ કરવી** (-આંખ્ય-)(રૂ. પ્ર.) ધ્યાન બીજે જવા દેવું. (૨) વિરોધ કરવો. **-ચી આંખ ન કરવી** (-આંખ્ય-) (રૂ.પ્ર.) કામમાં સખત વ્યગ્ર રહેવું. **-ચી આંખો કરાવવી.** (-આંખ્યો-)(રૂ.પ્ર.) ખૂબ રાહ જોવરાવવી. **-ચી ચાલ** (-લ્ય) (રૂ.પ્ર.) અભિમાન. **-ચી ડોકે બેસવું** (-બેસવું) (રૂ.પ્ર.) આતુરતાથી જોવું. **-ચી મૂંછ** (રૂ. પ્ર.) વટ, ઘમંડ. **૦ આવવું** (રૂ. પ્ર.) સખત કામગીરીમાંથી મુક્ત થવું. **૦ કરવું** (રૂ. પ્ર.) બોજ ચઢાવવામાં મદદ કરવી. (૨) સ્ત્રીને ગર્ભવતી કરી નાખવી. **૦ કુલ(-ળ), ૦ ઘર** (રૂ. પ્ર.) આબરૂદાર કુળ. **૦ ચડ(-ઢ)વું** (રૂ. પ્ર) ગર્વીલા થવું. **૦ ચઢા(-ઢા)વવું** (રૂ. પ્ર.) ખોટાં વખાણ કરવાં, ગર્વથી ફુલાય એમ કરવું. **૦ ચાલવું** (રૂ. પ્ર.) રોફ કે ગર્વથી ચાલવું. **૦ જવું** (રૂ. પ્ર.) મરણ પામવું. **૦ જોવું** (રૂ. પ્ર.) કામ કે રોકાણમાંથી સમય કાઢવો. (૨) ધ્યાનમાં લેવું. **૦ ને ઊંચું માથું રાખવું** (રૂ. પ્ર.) ગર્વથી છકેલું રહેવું. **૦ માથું ન થવું** (રૂ. પ્ર.) કામમાં સખત ગરકાવ થવું. **૦ મૂકવું, ૦ મેલવું** (રૂ. પ્ર.) કામને બાજુએ રાખી વચ્ચે આરામ કરવો. (૨) કામને પૂરું થયા પહેલાં લખડાવવું. (૩) વસ્તુ કે ક્રિયાની મર્યાદા તોડીને રહેવું. **૦ મોં** (-મોં) (રૂ. પ્ર) અહંકાર. **-ચે ઊંચે રહેવું** (-રે:વું) (રૂ.પ્ર.) સ્થિર ન થવું. (૨) ગર્વથી છકેલું રહેવું. **-ચે શ્વાસે** (રૂ. પ્ર.) આરામ વગર. (૨) ઉતાવળે. **-ચે સ્વરે** (રૂ. પ્ર.) બૂમ પાડીને. **-ચો જીવ** (રૂ. પ્ર.) અસ્વસ્થતા. (૨) (૨) કંટાળો. **-ચો નીચો પગ પડવો** (રૂ. પ્ર.) વ્યભિચાર કરવો. **-ચો નીચો હાથ પડવો** (રૂ. પ્ર.) ઊંધાં-ચતાં કરી કમાવું. (૨) ચોરીથી મેળવવું. (૩) ઓળવવું. **-ચો હાથ રહેવો** (-રે:વો) (રૂ. પ્ર.) ચડિયાતા નીવડવું. (૨) બીજા કરતાં વધુ ફતેહમંદ થવું]

**ઊંચું-નીચું** વિ. [જુઓ 'ઊંચું' + 'નીચું'.] ખાડાખડબાવાળું, સપાટ નહિ તેવું. (૨) (લા.) ખળભળી ઊઠેલું, વ્યગ્ર. [**૦ કરવું** (રૂ. પ્ર) વ્યવસ્થિત કરવું. (૩) સામાને હેરાન

પરેશાન કરવું. (૩) જુલમ કરવો, રિબાવવું. ૦ **થવું** (રૂ. પ્ર) અધીરા બનવું]

**ઊંચે** ક્રિ.વિ. [+ ગુ. 'એ' સા.વિ., પ્ર.] ઊંચી જગ્યાએ, ઊંચાણ ઉપર. (૨) આકાશમાં. [૦ **થી** (રૂ. પ્ર.) મોટા અવાજથી] [ઊંચેરું. (પદ્યમાં.)

**ઊંચેરડું** વિ. [જુઓ 'ઊંચેરું' + ગુ. સ્વાર્થે 'ડ' ત. પ્ર.]

**ઊંચેરું** વિ. [સં. उच्चतर- > પ્રા. उच्चयर-] વધારે ઊંચું. (૨) કુલીન, કુળવાન

**ઊંજ(-ઝ)ણ** ન. [જુઓ 'ઊંજ(-ઝ)વું.' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] ઊંજવા-ઊંગવાની ક્રિયા. (૨) ઊંગવાનો પદાર્થ-તેલ વગેરે. (૩) ભૂત-ભરમ કાઢવા ઊંજણી નાખવાની ક્રિયા

**ઊંજ(-ઝ)ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊંજ(-ઝ)વું' + ગુ, 'અણી' કૃ. પ્ર.] ઊંજણ. (૨) તેલ ઊંજવાનું વાસણ. (૩) ભૂત-ભરમવાળાંને સાવરણીની પીંછીથી મંત્ર ભણી એમાંથી મુક્ત કરવાનો વિધિ. [૦ **નાપ(-નાં)ખવી** (રૂ. પ્ર.) મંત્ર ભણી ભૂત-ભરમવાળાંને સાવરણીની પીંછી કે મોરપીંછથી ઝાડવાં. (૨) મંત્ર ભણી દરદ ઉપર લોઢું ફેરવવું]

**ઊંજ(-ઝ)ણું** ન. [જુઓ 'ઊંજ(-ઝ)વું + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] (લા.) પરણેલાં વર-કન્યાનું પોંખણું કરવું. (૨) રાણી કે રાજકુંવરીનો રસાલો

**ઊંજ(-ઝ)રી** સ્ત્રી. ખળાં ભરતી વખતે ખેરાત માટે જુદી રાખવામાં આવતી અનાજની ઢગલી, ધર્માદા-ભાગનું અનાજ

**ઊંજ(-ઝ)વું** સ. ક્રિ. [સં. उञ्ज- > પ્રા. उंज-, સિંચવું, છાંટવું] (યંત્રના ગતિશીલ ભાગોમાં તેલ) પૂરવું. (૨) ભૂત-ભરમવાળાંને મંત્ર ભણી સાવરણી પીંછી અથવા મોરપીંછ કે લોઢાના ટુકડાથી સ્પર્શ કરવો. **ઊંજા(-ઝા)વું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઊંજા(-ઝા)વવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊંજા(-ઝા)વવું, ઊંજા(-ઝા)વું** જુઓ 'ઊંજ(-ઝ)વું'માં.

**ઊંટ** પું., ન. [સં. उष्ट्र > પ્રા. उट्ट, उंट., પું.] રેતીમાં મુસાફરી માટે ઉપયોગી એક ચોપગું સવારીનું પ્રાણી, સાંઢિયો. [૦ **આગળ કરવું** (રૂ. પ્ર.) મૂર્ખને આગળ ધરી દેવું. ૦ **ગાંગરતાં પલાણ** (રૂ. પ્ર.) સામો માણસ ઇચ્છતો ન હોય છતાં એની પાસેથી કામ લેવું. ૦ **ઘડીની વાવડી** (રૂ. પ્ર.) રણમાં પાણી ન હોય ત્યાં ઊંટનું પાણી (એના પેટમાંથી ચીરીને લેવાતું) જીવન-રક્ષક. ૦ **જેવું., ૦ જેવડું** (જે:-) (રૂ. પ્ર.) બેવકૂફ. ૦ **નાં અઢાર વાંકાં** (રૂ.પ્ર.) સ્વભાવે વાંકાપણું, દાધારિંગાપણું. ૦ **નાં ઊંટ ગળી જવાં** (રૂ. પ્ર.) મોટી રકમોની ઉચાપત કરવી. ૦ **નાં શિ(-શીં)ગડાં** (રૂ. પ્ર.) અસંભવિત વાત. ૦ **નું પગલું ન ભણવું** (રૂ. પ્ર.) સહેલી સીધી ઉઘાડી વાતનોય ખ્યાલ ન હોવો. ૦ **ને મોવાસો નહોય** (-નો:ય) (રૂ.પ્ર.) દુષ્ટ માણસને પ્રામાણિકતા ન હોય. ૦ **ને મોંએ ઝાંખરાં** (-મોં:એ-) (રૂ. પ્ર.) કમનસીબ જ્યાં જાય ત્યાં દુઃખ ભોગવે. **-ટે ચડી(-ઢી)ને આવવું** (રૂ. પ્ર.) બધા દેખે એમ આવવું, હોહો કરતા આવવું, **-ટે ચડી(-ઢી)ને ઊંઘવું** (રૂ. પ્ર.) મૂર્ખાઈ કરવી]

**ઊંટકટેપ(-ડો), ઊંટકંટો** (-કણ્ટો) પું. [સં. उत्कटा સ્ત્રી.] એક જાતની ઓષધિ, ઉટકટારી, ઉટકટો

**ઊંટ-ગાડી** સ્ત્રી, [જુઓ 'ઊંટ' + 'ગાડી'.] ઊંટ જોડવામાં આવ્યો હોય તેવું વાહન, ઊંટ-વેલ

**ઊંટડી, -ણી** સ્ત્રી. [સં. उष्ट्रिका- > પ્રા. उट्टिआ-उंटिआ] [ઊંટની માદા, સાંઢણી. (૨) (લા.) ઘડવાના કામમાં આવતું સોનીનું એક ઓજાર

**ઊંટડો** પું. [જુઓ 'ઊંટ' + ગુ. સ્વાર્થે 'ડ' ત. પ્ર.] (લા.) ગાડાં રથ વગેરેની ઊધનો ભાગ જમીનથી ઊંચો રહેવા છેડે રાખવામાં આવતું ઊભું લાકડું, હડો. (૨) ખૂવા અને ડારા સાથે આડું બાંધવામાં આવતું લાકડું. (વહાણ.) (૩) ભારે વજન ઊંચકવાને માટેનું યાંત્રિક સાધન, 'ક્રેઇન'. [૦ **છબવો** (રૂ. પ્ર.) કામ ફતેહમંદ થવું. (૨) કન્યાનું વેવિશાળ નક્કી થવું]

**ઊંટ-પગલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊંટ' + 'પગલી'.] (લા.) એક દેશી રમત, ઉલાંટ-ગુલાંટ [ગમે તેવું એક ઘાસ

**ઊંટ-લાંપડો** પું., -ડું ન. [જુઓ 'ઊંટ' દ્વારા.] ઊંટને ખાવું

**ઊંટ-વઢ(-ઢ)** વિ. [જુઓ 'ઊંટ' + 'વાઢવું'.] ચાલતો ઊંટ સમાઈ જાય તેટલું જમીનની સપાટીથી ખોદાઈ ગયેલ (રસ્તો વગેરે) [રથ] ઊંટથી ચાલતી ગાડી, ઊંટ-ગાડી

**ઊંટ-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊંટ' + 'વેલ'- માફાવાળો

**ઊંટ-વૈદ** પું. [જુઓ 'ઊંટ' + 'વૈદ.'], **-દ્ય** પું. [+ સં.] વૈદક શાસ્ત્રનો અભ્યાસ કર્યા વિના અધ-કચરા જ્ઞાનથી વૈદું કરતો લેભાગુ વૈદ્ય. (૨) (લા.) ડંફાસ-મારુ, ધૂર્ત માણસ

**ઊંટ-વૈદું** ન. [જુઓ 'ઊંટ-વૈદ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઊંટ-વૈદ્યનું કાર્ય, લેભાગુ વૈદું

**ઊંટાટિયું** જુઓ 'ઉટાંટિયું'.

**ઊંટિયા-જીરું** ન. જુઓ 'ઊથમી જીરું'.

**ઊંટિયું** ન. [જુઓ 'ઊંટ' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઊંટ,. (૨) ઊંટડો (યંત્ર). (૩). (લા.) કાતિલ ઝેર

**ઊંટિયો** પું. [જુઓ 'ઊંટિયું'.] જુઓ 'ઊંટ'. (૨) ઊંટડો (યંત્ર). (૩) (લા.) ઊંટિયા જેવો ઊંચો માણસ. (૪) મૂર્ખ, મંદ-બુદ્ધિવાળો [(લા.) સિંહ

**ઊંટિયો-વાઘ** પું. [+ જુઓ 'વાઘ' ઊંચાઈને કારણે.]

**ઊંઠ-લાંપડો** જુઓ 'ઊંટ-લાંપડો'.

**ઊંઠાં, ઊંઠું** જુઓ 'ઊઠાં-ઠું'. [ઊંડું, ઊંડાણવાળું

**ઊંડખિયું** વિ. [જુઓ ઊંડું + ગુ. 'અખું' + 'ઇયું' ત. પ્ર.]

**ઊંડળ**[1] સ્ત્રી. [દે. પ્રા. उंडल ન. સમૂહ] બાથમાં ભરાય તેટલી વસ્તુ. (૨) બેઉ હાથ સામાને વીંટીને ભેટવાની ક્રિયા, બાથ. (૩) ભર એક તરફ ઢળી ન પડે એ માટે રખાતું આડું નાડું [ચડતો ગોળો, આંકડી, ચૂંક

**ઊંડળ**[2] ન. [દે. પ્રા. उंडी સ્ત્રી. ગોળાકાર વસ્તુ] પેટમાં

**ઊંડળ-ગૂંડળ** વિ. [જુઓ 'ઊંડળ[2]', દ્વિર્ભાવ.] આંટીઘૂંટીવાળું. (૨) ઘાટઘૂટ વિનાનું, બેડોળ. (૩) ઊલટું-સૂલટું, ઊંધું-ચતું. (૪) (લા.) અવનવું. (૫) દેશ-વિદેશનું

**ઊંડળાટ** પું. [જુઓ 'ઊંડળ[2]' + ગુ. 'આટ' ત. પ્ર.] (લા.) ખળભળાટ [ત. પ્ર.] કાવાદાવા, ખટપટ

**ઊંડળાં-ગૂંડળાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'ઊંડળ-ગૂંડળ' + ગુ. 'ઉ'

**ઊંડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊંડું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ઊંડાપણું. (૨) ઊંડાપણાનું માપ. (૩) ઊંડાણવાળો ભાગ

**ઊંડાણ** ન. [જુઓ 'ઊંડું' + ગુ. 'આણ' ત. પ્ર.]

ઊંડાપણું, ઊંડાઈ. (૨) (લા.) જ્ઞાનની ઇયત્તા, જ્ઞાનશક્તિ
**ઊંડામણ** ન. [જુઓ, 'ઊંડું' + ગુ. 'આમણ' ત. પ્ર.] ઊંડાપણું, ઊંડાણ
**ઊંડાળી-ગૂંડાળી** સ્ત્રી, [જુઓ 'ઊંડાળું-ગૂંડાળું', + બેઉ સ્થળે ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.], **ઊંડાળું-ગૂંડાળું** ન. [જુઓ 'ઊંડળ-ગૂંડળ' + ગુ. બેઉને 'ઉં' ત.પ્ર.] કાવાદાવા, ખટપટ, ઊંડળાં ગૂંડળાં, કૂસાવટ
**ઊંડાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'ઊંડું'.] (લા.) મૂઠિયાં ઢોકળાં
**ઊંડી**[1] સ્ત્રી. [દે. પ્રા. उंडिआ, ગોળાકાર વસ્તુ, પિંડ, પીંડી, પેશી. (૨) ઢોલ વગાડવાની દાંડી. [૦ ફેરવવી (રૂ. પ્ર.) દાંડી પિટાવવી, ઢંઢેરો પિટાવવો, જાહેરાત કરવી]
**ઊંડી**[2] સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ, પુંનાગ
**ઊંડું** વિ. [દે. પ્રા. उंडअ-] સપાટીથી ઠીક ઠીક નીચેના ભાગમાં રહેલું, ગહન, અગાધ. (૨) અંદરના ભાગમાં લાંબે સુધી ઠીક ઠીક વિસ્તરી રહેલું. ૩ (લા.) ગંભીર, અઘરું. (૪) કારસ્તાની, ધુતારું. [-ડા પાણીમાં ઊતરવું (કે પેસવું) (-પેસવું) (રૂ.પ્ર.) મોટું જોખમ ખેડવું, મોટી જવાબદારી લેવી. -ડા પેસવું (-પૅસવું) (રૂ.પ્ર.) જોખમ વહોરવું. -ડામાં ઊતરવું (રૂ. પ્ર.) બારીકાઈથી વિચાર કરવો. -ડાં મૂળ ના(-નાં)ખવાં (રૂ.પ્ર.) કાયમને માટે ચોંટી રહેવું. (૨) પાકું ચલણ હોવું. -ડી ગણતરી (રૂ. પ્ર.) લાંબા વિચાર. -ડી તપાસ (રૂ. પ્ર.) સારી રીતે ચોકસાઈથી કરવામાં આવતી જાંચ, 'પ્રોબ.' -ડી નજર (રૂ. પ્ર.) સૂક્ષ્મ રીતે નિરીક્ષણ, ઝીણામાં ઝીણી તપાસ. ૦ ઊતરવું (રૂ. પ્ર.) ખૂબ વિચાર કરવો. -ડો અભ્યાસ (રૂ. પ્ર.) વિષયના હાર્દમાં ઊતરીને કરવામાં આવતું અધ્યયન. -ડો ઘાટ (રૂ. પ્ર.) પાકી ગોઠવણ. -ડો તાગ (રૂ. પ્ર.) વિષયમાં ખૂબ અંદર સુધી પેસવું. -ડો મોહ-કૂપ (રૂ.પ્ર.) માયારૂપી ઊંડો કૂવો]
**ઊંડેરું** વિ. [+ ગુ. 'એરું' ત. પ્ર., સં. °तर- > પ્રા. °यर દ્વારા] વધુ ઊંડું
**ઊંઢણિયાં** ન., બ. વ. શિંગડાં કૂટવાની જગ્યા, [-યું મારવું (રૂ. પ્ર.) માથું મારવું]
**ઊંદર** પું. [સં. उन्दुर > પ્રા. उंदुर] એક ઘરાળુ ચોપગું પૂંછડીવાળું પ્રાણી, મૂષક, ઉંદર [ઊંદરિયું
**ઊંદર-કણિયું** ન., **ઊંદર-કણી** સ્ત્રી. ઉંદર પકડવાનું પાંજરું,
**ઊંદર-કરણી** સ્ત્રી. [+ સં. कर्णी] એ નામની એક વનસ્પતિ [પગદંડી
**ઊંદર-કેડી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'કેડી'.] સાંકડી કેડી, સાંકડી
**ઊંદર-ખરી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ખરી'.] ગાય ભેંસ બળદ વગેરેને ચારે પગે ખરી પાસે જરા ઊંચે લટકતી નાની ખરી
**ઊંદર-ખાદ, -ધ** (-દ્ય, -ધ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ખાવ'.] ઊંદરના ખાવાથી અનાજમાં થતું નુકસાન
**ઊંદરડા-ઊંદરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊંદરડો' + 'ઊંદરડી'.] (લા.) એ નામની એક દેશી રમત
**ઊંદરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊંદરડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ઊંદરની એક નાની જાત [ઊંદર
**ઊંદરડો** પું. [જુઓ 'ઊંદર' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]
**ઊંદર-પી(-પી)છું** વિ. [+જુઓ 'પીછું'.] (લા.) એક જ બાજુ જાડું ને બીજી બાજુ પાતળું, શેડ-ઉતાર
**ઊંદર-પૂ(-પૂં)છડું** વિ. [+ જુઓ 'પૂછડું'.] (લા.) શંકુ-આકારનું
**ઊંદર-પૂ(-પૂં)છું** વિ. [+ 'પૂંછ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઊંદર-પીછું, ઊંદર-પૂછડું, શેડ-ઉતાર [નામની એક રમત
**ઊંદર-બિલાડી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'બિલાડી.'] (લા.) એ
**ઊંદર-વળો** પું. [+ જુઓ 'વળો'.] મકાન ઉપર વરણ નાખતી વખતે વાંસ કે વળીઓ સરખાં રહેવા માટે બંધાતી એ ખપાટ [ઊંદરિયું, કોળવાઈ
**ઊંદર-વાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊંદર' દ્વારા.] ઊંદર-ણિયું,
**ઊંદરિયું** ન. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઊંદર પકડવાનું પાંજરું, કોળવાઈ. [૦ કામ (રૂ.પ્ર.) છૂપું કામ]
**ઊંદરિયો-પંથ** (-પન્થ) [જુઓ 'ઊંદરિયું' + 'પંથ'.] (લા.) પ્રાણનાથ સ્વામીએ અઢારમી સદીમાં સ્થાપેલો પરણામી પંથ કે સંપ્રદાય. (સંજ્ઞા.) [બાળવાનો રોગ
**ઊંદરી** સ્ત્રી. માથા ઉપર કોહલી કોહલી થઈ કચકચીને પોડાં
**ઊંધ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊંધું'.] ઊંધાપણું. (૨) ઊંધું (—સમાસના પૂર્વપદે.)
**ઊંધ-કપારિયા** સ્ત્રી. [જુઓ, 'ઊંધ-' દ્વારા.] વહાણમાં પાછલા મોરા પાસે જડવામાં આવતી અવળા વાંકાવાળી તાડી
**ઊંધ-કપાળિયું** વિ. [+ જુઓ 'કપાળ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) અવળા વિચારનું. (૨) અવળા ધંધા કરનારું
**ઊંધ-કપાળું** વિ. [+ જુઓ 'કપાળ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઊપસી આવેલા કપાળવાળું. (૨) (લા.) ભાગ્યહીન, અભાગિયું
**ઊંધ-કરમું** વિ. [+ જુઓ 'કરમ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઊંધા કર્મનું, ચીંધ્યાથી ઊલટું કરનારું. (૨) શિષ્ટાચારથી વિરુદ્ધ વર્તનારું. (૩) અભાગિયું, ભાગ્યહીન, કમનસીબ
**ઊંધ-ખોદિયું** વિ. [+ જુઓ 'ખોદવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.], અવળાં કામ કરનારું. (૨) હુકમનો અનાદર કરનારું. (૩) (લા.) અકરમી, ભાગ્યહીન [કામ
**ઊંધ-ખોપ** પું. [+ જુઓ 'ખોપ'.] મૂર્ખાઈ ભરેલું જોખમી
**ઊંધખોપટિયું** વિ. [+ જુઓ 'ખોપટ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **ઊંધખોપિયું** વિ. [+ જુઓ 'ખોપ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઊંધા ખોપ કરનારું, મૂર્ખાઈ ભરેલું જોખમી સાહસ કરનારું
**ઊંધ-ઘલું** વિ. [+ જુઓ 'ઘાલવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] મોઢું ઊંધું-નીચું રાખી ચાલનારું [ઊંધું-ચતું, અવળા-સવળું
**ઊંધ-ચતું(-ત્તું)** વિ. [+ જુઓ 'ચત'-'ચત્ત' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.]
**ઊંધ-ચલું** વિ. [+ જુઓ 'ચાલવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] નીચી નજર રાખી ચાલનારું. (૨) નીચું જોઈને કામ કરનારું
**ઊંધ-છતું** વિ. [જુઓ 'ઊંધ-ચતું'-'છ' < 'ચ'] ઊંધું-ચતું, અવળા-સવળું [સ્વભાવનું, અવળચંડું
**ઊંધણ** વિ. [જુઓ 'ઊંધું' + ગુ. 'અણ' ત. પ્ર.] ઊંધા
**ઊંધણવું** સ.ક્રિ. અનાજને પવનથી સાફ કરવું, વાવલવું, ઊપણવું. **ઊંધણાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઊંધણાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઊંધણાવવું, ઊંધણાવું** જુઓ 'ઊંધણવું'માં.
**ઊંધણિયાં** જુઓ 'ઊંઢણિયાં'.

**ઊંધ-પુતળિયું** વિ. [જુઓ સમાસમાં 'ઊંધ-' + 'પૂતળી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] આંખમાં ઊંધી પૂતળી-કીકીવાળું

**ઊંધ(-ધા)-ફૂલી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ફૂલ' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ઊંધાં વળેલાં ફૂલવાળો એ નામનો એક વેલો

**ઊંધ-મતિયું** વિ. [+ જુઓ 'મતિ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઊંધી મતિવાળું, ઊંધી બુદ્ધિવાળું, કમ-અક્કલ. (૨) (લા.) તોફાની, આળવીતરું

**ઊંધ-મુખી** વિ. [+ જુઓ 'મુખ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઊંધા મોઢાવાળું. (૨) (લા.) લબડતું, ઝૂલતું

**ઊંધ-મૂંધ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઊંધું', દ્વિર્ભાવ] ઊંધે માથે. (૨) (લા.) બેભાનીમાં. (૩) વિચાર્યા વિના

**ઊંધરે(-રૈ)ટવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઊંધું, -ના.ધા.] ઊથલ-પાથલ કરવું. (૨) ઊલટું સમજાવવું. (૩) (લા.) બગાડવું, અવળું કરવું. ઊંધરે(-રૈ)ટાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઊંધરે(-રૈ)ટાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઊંધરે(-રૈ)ટાવવું, ઊંધરે(-રૈ)ટાવું** જુઓ 'ઊંધરેટવું'માં.

**ઊંધલિ(-લે)લાડું** વિ. [ સં. + ललाट > પ્રા. लिलाड > निलाड] (લા.) ઊંધા કપાળનું, ઊંધી ખોપરીનું, ઊલટા વિચારનું. (૨) કમ-અક્કલ, મૂર્ખ. (૩) અકરમી

**ઊંધાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊંધું + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ઊંધાપણું. (૨) (લા.) કહે એનાથી ઊંધું કરવાપણું, વિરુદ્ધ આચરણ

**ઊંધા-ચ(-ચી)તું, ઊંધા-ચત્તું** વિ. જુઓ 'ઊંધ-ચતું'.

**ઊંધા-છતી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊંધું' + 'છતું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] એક વનસ્પતિ, વરધારો

**ઊંધા-જોયું** વિ. વિ. [જુઓ 'ઊંધું' + 'જોવું' + ગુ. 'યું' કૃ.પ્ર.] પ્ર.] નીચું માથું રાખીને ચાલનારું

**ઊંધાધણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. તોફાન, મસ્તી. (૨) બેપરવાઈ

**ઊંધાધણું** વિ. તોફાની, મસ્તીખોર. (૨) બેપરવા

**ઊંધા-ફૂલી** સ્ત્રી. જુઓ 'ઊંધ-ફૂલી'.

**ઊંધા-ફૂલો** પું. [જુઓ 'ઊંધું' + 'ફૂલ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઊંધાં ફૂલ ધરાવતો એ નામનો એક છોડ

**ઊંધામણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊંધું' + ગુ. 'આમણ' ત. પ્ર.] ઊંધું કરનારી સ્ત્રી. (ગાળમાં આ શબ્દ વપરાય છે.)

**ઊંધામણ-નું** (-ણ્ય-નું) વિ. [+ ગુ. 'નું' છ. વિ. નો અનુગ] ઊંધામણ સ્ત્રીમાં જન્મેલું (ગાળનો શબ્દ). (૨) (લા.) કહ્યા કરતાં અવળી રીતે ચાલનારું

**ઊંધાળવું** વિ. [જુઓ ઊંધું' દ્વારા.] ઊંધું વળી જાય તેવું. (૨) ઊંધ તરફ ભારવાળું (ગાડું)

**ઊંધાંધળું** વિ. [જુઓ 'ઊંધું' + 'આંધળું'.] (લા.) આપ-ચડું અને મૂર્ખ. (૨) ઝાંખું, નિસ્તેજ. (૩) ખડબચડું, ખાડા-કોતરવાળું. (૪) ઉડાઉ, ખર્ચાળ

**ઊંધિયું** ન. [જુઓ 'ઊંધું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ભિન્ન ભિન્ન જાતનાં કંદ અને શાક આખાં ને આખાં જમીનમાં વાસણમાં ભરી ઊંધું મૂકી ઉપર અગ્નિથી પકવવામાં આવતી વાની, ઊંબડિયું [નારને લાગતું સતિયો નામનું પડ

**ઊંધિયો** પું. [જુઓ 'ઊંધિયું.'] ગંજીફાની રમતમાં સર પાડ-

**ઊંધું** વિ. ઊપરનો ભાગ નીચે અને નીચેનો ભાગ ઉપર જાય એ પ્રકારનું ઊલટાયેલું, ચતાથી ઊલટું. (૨) (લા.) ઊલટા સ્વભાવનું. [-ધા એકડા (રૂ. પ્ર.) અવળા પ્રયત્ન. -ધા એકડા થાપવા (રૂ. પ્ર.) સ્થાપિત રચના અને વ્યવસ્થા ઉલટાવી નાખવી. -ધા પાટા બંધાવવા (-બન્ધાવવા) (રૂ. પ્ર.) ખોટું સમઝાવવું, અવળે રસ્તે દોરવું. -ધા પાટા બાંધવા (રૂ.પ્ર.) આગળ પાછળનું કાંઈ સૂઝે નહિ એમ કરવું. (૨) આંધળિયાં કરવાં. (૩) સત્ય છુપાવી અસત્ય વાત ઠસાવવી. -ધાં ચશ્માં (રૂ. પ્ર.) ખોટી દૃષ્ટિ, ભ્રમ. -ધાં પગલાંનું (રૂ. પ્ર.) અપશુકનિયાળ. (૨) ભાગ્યહીન. -ધાં વાજાં વાગવાં (રૂ. પ્ર.) જોઇયે તે કરતાં ઊલટું થવું. (૨) ખરાબી થવી. -ધી અક્કલ (કે મત) (-ત્ય) (રૂ.પ્ર.) બુદ્ધિનો અભાવ. -ધી પાઘડી મૂકવી (રૂ. પ્ર.) દેવાળું કાઢવું. -ધી પાલી (રૂ. પ્ર.) થોડું, નહિ જેવું. (૨) માલ વગરનું. ૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) કામ બગાડવું. (૨) નાશ કરવો. ૦ ઘાલવું (રૂ. પ્ર.) શરમાવું. ૦ ચાલવું (રૂ. પ્ર.) વિપરીત વર્તન રાખવું. (૨) સામા થવું. ૦ થઈને પડવું (રૂ. પ્ર.) રોગના ભોગ થવું. ૦ પડવું, ૦ વળવું (રૂ.પ્ર.) બગડવું. ૦ બાફવું (રૂ. પ્ર.) બગાડવું. ૦ મારવું (રૂ. પ્ર.) નુકસાન કરવું. (૨) બગાડી નાખવું. ૦ વળી જવું (રૂ. પ્ર.) પાયમાલ થવું, બગડી જવું. ૦ વાટવું (રૂ. પ્ર.) વિરુદ્ધ બોલવુ. (૨) નિંદા કરવી. ૦ વાળવું (રૂ. પ્ર.) બગાડી નાખવું. ૦ વેતરવું (રૂ. પ્ર.) કરવું જોઇયે તે કરતાં બીજું જ કરવું. (૨) નુકસાન કરી બેસવું. -ધે અસ્ત્રે મૂંડવું (રૂ. પ્ર.) ભારે મુશ્કેલીમાં મૂકવું. ૦ ધે અસ્ત્રે મૂંડાવવું (રૂ. પ્ર.) કાંઈ કામ ન પતવું. -ધે કાંધ (-ધ્ય) (રૂ.પ્ર.) સખત શ્રમ લઈને. -ધે આટલે આણવું (રૂ. પ્ર.) બહુ હેરાન કરવું. -ધે ઘડે પાણી (રૂ. પ્ર.) કાંઈ પણ અસર ન થવી, નિષ્ફળ જવું. -ધે પાયે (રૂ. પ્ર.) અયોગ્ય રસ્તે, ખોટે રસ્તે. -ધે મૂળ (-ળ્ય) (રૂ.પ્ર.) પાયમાલ, ખુવાર. -ધે મોઢે (રૂ. પ્ર.) મોંઢા પડવું. -ધો ધંધો (રૂ.પ્ર.) નુકસાનીવાળો ધંધો. (૨) અપકૃત્ય. -ધો વેપાર (રૂ. પ્ર.) ખોટનો વેપાર] [ચતું'.

**ઊંધું-ચ(-ચી)તું, ઊંધું-ચત્તું, ઊંધું-છતું** જુઓ 'ઊંધ-

**ઊંધો** પું. ખેતીનું એક ઓજાર, સમાર

**ઊંબડિયું** ન. જુઓ 'ઊંધિયું'.

**ઊંબર** પું. [સં. उदुम्बर > પ્રા. उंबर] બારસાખની બંને સાખો વચ્ચેનું નીચલી બાજુનું આડું, ઊંબરો

**ઊંબરડો** પું. [સં. उदुम्बरक > પ્રા. उंबरअ + સ્વાર્થે 'ડું' ત. પ્ર.] ઊંબરાં-ઊમરાંનું ઝાડ, ઊમરો

**ઊંબર-પટ્ટી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પટ્ટી.'] (લા.) ઊંબર-વેરો, ઘર-વેરો

**ઊંબર-વેરો** પું. [ + જુઓ 'વેરો'] ઊંબર-પટ્ટી, ઘર-વેરો

**ઊંબરા-ઊંબર** (-રય) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઊંબરો'નું દ્વિત્વ.] એક-બીજાનાં પ્રવેશદ્વાર તદ્દન નજીક હોય એ રીતે અડોઅડ. (૨) છેક પાસે, સાવ પડખે

**ઊંબરિયું** ન. [જુઓ 'ઊંબરો' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઊંબરો બનાવવા માટેનો લાકડાનો ટુકડો. (૨) પગ-લૂંછણિયું

**ઊંબરિયો** પું. [જુઓ 'ઊંબરિયું'.] બારણાના ઊંબર નીચે મુકાતો પથ્થર [ઊમરો, ઊમરાનું નાની જાતનું ઝાડ

**ઊંબરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊંબરો + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો

**ઊંબરું** ન. [સં. उदुम्बरक > પ્રા. उंबरअ-] ઊમરાનું ફળ, ઊમરું

**ઊંબરો** પું. [સં. उदुम्बर- > પ્રા. उंबरअ-] અંજીરના પ્રકારનું ફળ આપતું એક વૃક્ષ, ઉમરો. (૨) બારસાખની નીચેનું આડું, ઊંબર. [૦ ઘસવો (રૂ. પ્ર.) બીજાને ત્યાં વારંવાર જવું અને ખુશામત કરવી. ૦ ટોચવો (રૂ. પ્ર.) ભીખ માગવા જવું. ૦ દેખાડવો (રૂ.પ્ર) ઘેર બોલાવવું. ૦ ભાંગતા બેસવું (-બેસતું) (રૂ. પ્ર.) નકામો વખત ગાળવો]

**ઊંબળેટિયો** પું. પહેરેલા લૂગડાની પેડુ ઉપર વાળેલી ગાંઠ

**ઊંબાડ** જુઓ 'અંબાડ.[૨]'

**ઊંબાડિયું** ન. [જુઓ 'ઊંબાડું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] બળતું લાકડું, ખોયણું, ઉમાડિયું. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) તકલીફ આપવી. ૦ મૂકવું (રૂ. પ્ર.) વાંક કાઢીને વચ્ચે ટાપસી પૂરવી. (૨) કજિયો કરાવવા મહેણાં બોલવાં]

**ઊંબાડું** જુઓ 'ઊંબાડિયું'.

**ઊંબાડો** પું. ઉપાડો, ઉત્પાત [ચમરી-ડૂંડી

**ઊંબી** સ્ત્રી. [સં. उम्बिका > પ્રા. उंबिआ] ઘઉં જવ વગેરેની

**ઊંબેલો** પું. ઝાડો પેશાબ કરતાં કે બાળક જન્મતાં દુઃખથી આંચકા ખાવાની ક્રિયા. (૨) ઝાડાની હાજત, ચૂંક

**ઊંબેળવું** સ. ક્રિ. વળ દેવો, આમળવું, ઉમેળવું. ઊંબેળાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઊંબેળાવવું પ્રે., સ. ક્રિ

**ઊંબેળાવવું, ઊંબેળાવું** જુઓ 'ઊંબેળવું'માં.

**ઊંવા[૧]** જુઓ 'ઊંઆ[૧]'.

**ઊંવાં[૨]** જુઓ 'ઊંઆં[૨]'.

**ઊંસ** ન. એ નામનું એક જાતનું ઝાડ

**ઊંહ** કે. પ્ર. [રવા.] દુઃખ તુચ્છકાર કે અભિમાનનો ઉદ્ગાર

**ઊંહકારો** પું. [+ સં. °कारक > પ્રા. °कारअ-] 'ઊંહ' એવો અવાજ

**ઊંહું(-હૂં)** કે. પ્ર. [રવા.] નાકબૂલ કરવાનો કે નકાર બતાવવાનો ઉદ્ગાર. (૨) ન. હઠીલાઈ, આડાઈ

**ઊંહું(-હૂં)કારિયું** ન. [+ સં. कार + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] નકાર, ના પાડવાપણું



બ્રાહ્મી નાગરી ગુજરાતી

**ઋ** પું. [સં.] ભારતીય-આર્ય વર્ણમાળાનો મૂર્ધન્ય હ્રસ્વ સ્વર (જેનું ઉચ્ચારણ આજે સર્વથા નષ્ટ થઈ ચૂક્યું છે; 'રિ' 'રુ' 'ર' આવા ઉચ્ચાર કેવળ વ્યંજનાત્મક જ છે. સં. તત્સમ શબ્દો પૂરતો લેખનમાં એ સ્વીકારવામાં આવ્યો છે.) [ઋચા, મંત્ર

**ઋક** સ્ત્રી. [સં. ऋच् > ऋक्] (વૈદિક સંહિતાઓની)

**ઋ-કાર** પું. [સં.] 'ઋ' વર્ણ. (૨) 'ઋ' ઉચ્ચાર

**ઋકારાંત** (-રાન્ત) વિ. [+સં. अन्त] જેના છેડે 'ઋ' સ્વર છે તેવું (પદ શબ્દ વગેરે)

**ઋક્ષ** પું., ન. [સં., પું.] રીંછ. (૨) પું. મધ્ય પ્રદેશનો એક પૌરાણિક કાળનો પર્વત. (સંજ્ઞા.) (૩) ન. નક્ષત્ર. (૪) પું., બ.વ. સપ્તર્ષિના તારા, સાતભાયા

**ઋક્ષ-પતિ** પું. [સં.] નક્ષત્રોનો સ્વામી-ચંદ્ર. (૨) શ્રીકૃષ્ણનો એક સસરો-જાંબવાન રીંછ. (સંજ્ઞા.)

**ઋક્ષ-રાજ** પું. [સં.] ચંદ્ર. (૨) જાંબવાન. (સંજ્ઞા.)

**ઋક્ષાંગ** (ઋક્ષાઙ્ગ) ન. [+ સં. अङ्ग] એ નામની એક વનસ્પતિ

**ઋક્ષી** સ્ત્રી. [સં.] રીંછણી

**ઋક્-સંહિતા** (-સંહિતા) [સં.] સ્ત્રી. ઋગ્વેદની મંત્રસંહિતા

**ઋક-સામ** પું., બ.વ. [સં.] ઋગ્વેદ અને સામવેદ

**ઋગ્મંત્ર** (-મન્ત્ર) પું. [સં.] ઋક્સંહિતાની ઋચા

**ઋગ્વિધાન** ન. [સં.] ઋગ્વેદની ઋચાઓનો પાઠ કરી કરવામાં આવતી એક ધાર્મિક ક્રિયા [(સંજ્ઞા.)

**ઋગ્વેદ** પું. [સં.] ચાર વેદોમાંનો પહેલો-પ્રાચીનતમ વેદ.

**ઋગ્વેદ-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] ઋગ્વેદ જે કાલમાં રચાયો તે સમય

**ઋગ્વેદકાલીન** વિ. [સં.] ઋગ્વેદની જે કાલમાં રચના થયેલી તે કાલને લગતું, ઋગ્વેદના સમયનું

**ઋગ્વેદ-સંહિતા** (-સંહિતા) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ઋક્-સંહિતા.'

**ઋગ્વેદી** વિ., પું. [સં.] પરંપરાથી જેનો વેદ ઋગ્વેદ છે તેવો બ્રાહ્મણ [પું. ઋગ્વેદી બ્રાહ્મણ

**ઋગ્વેદીય** વિ. [સં.] ઋગ્વેદને લગતું, ઋગ્વેદ સંબંધી. (૨)

**ઋક્-શ્રાવણી** સ્ત્રી. [સં.] ઋગ્વેદી બ્રાહ્મણોનો શ્રાવણ મહિનામાં શ્રવણ નક્ષત્ર જે દિવસે હોય તે દિવસે જનોઈ બદલવાનો દિવસ (એ સુદિ ચૌદસ કે પૂનમ હોય.)

**ઋચા** સ્ત્રી. [સં.] ઋક, વૈદિક-મંત્ર [નરમ

**ઋજુ** વિ. [સં.] સરળ, સીધા સ્વભાવનું. (૨) કોમળ,

**ઋજુ-તા** સ્ત્રી. [સં.] સરળતા. (૨) કોમળતા

**ઋજુ-કાય** વિ. [સં.] સુકોમળ શરીરવાળું

**ઋજુ-જડ** વિ. [સં.] સરળ સ્વભાવનું છતાં મંદ બુદ્ધિવાળું. (પહેલા તીર્થંકર ઋષભદેવજીના સાધુઓ માટે આ વિશેષણ રૂઢ.) (જૈન.) [સરળ-કોમળ સ્વભાવવાળું

**ઋજુ-પ્રકૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] સરળ-કોમળ સ્વભાવ. (૨) વિ.

**ઋજુ-ભાવ** પું. [સં.] સરળતા. (૨) કોમળતા

**ઋજુ-યોધી** પું. [સં.] કપટ વિના લડનારો યોદ્ધો

**ઋણ** ન. [સં.] દેવું, કરજ. (૨) અહેસાન, પાડ, ઉપકાર. (૩) બાદ કરવાની નિશાની, ઓછાની નિશાની. (ગ.) (૪) વધુ વીજળીક અથવા ચુંબકીય બળની વધુમાં વધુ તીવ્રતાનું

બિંદુ, 'નૅગેટિવ પોલ'
**ઋણ-કર્તા** વિ. [સં., પું.] કરજ કરનાર, દેવાદાર
**ઋણ-ગ્રસ્ત** વિ. [સં.] કરજથી ઘેરાયેલું, કરજદાર, દેવાદાર
**ઋણ-ત્રય** ન. [સં.] હિંદુ ધર્મશાસ્ત્ર પ્રમાણે દેવ-ઋણ ઋષિ-ઋણ અને પિતૃ-ઋણ
**ઋણદાયિ-ત્વ** ન. [સં.] ઋણ ભરી આપવાની જવાબદારી
**ઋણ-દ્વાર** ન. [સં.] વીજળીનો પ્રવાહ લઈ જનાર સાહિત્ય-ના જે છેડેથી વીજળીનો પ્રવાહ એમાંથી નીકળી જાય તે છેડો, 'કૅથોડ'
**ઋણ-ધ્રુવ** પું. [સં.] વીજળીનો પ્રવાહ ઉત્પન્ન કરનાર તરીકે ગણાતાં જસતનાં કે તાંબાનાં પાત્રોની શ્રેણીનો ધન-ધ્રુવથી વિરુદ્ધ ધર્મ બતાવનારો ધ્રુવ, 'નૅગેટિવ પોલ', 'કૅથોડ'
**ઋણ-ફેડણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ફેડવું'+ગુ 'અણી' કૃ. પ્ર.] ઋણની પતાવટ,' 'ડૅટ-રિડૅમ્પ્શન'
**ઋણ-ભંડોળ** (-ભણ્ડોળ) ન. [+જુઓ 'ભંડોળ'.] ડૂબી જનારું ફંડ, ડૂબતી મૂડી, 'સિંકિંગ ફંડ' [(અ. શ્રિ.)
**ઋણ-ભાર** પું. [સં.] નકારાત્મક બોજ, 'નૅગેટિવ ચાર્જ'
**ઋણ-ભૂત** વિ. [સં.] ઋણ-વિદ્યુતથી ભરેલું
**ઋણ-મુક્ત** વિ. [સં.] કરજમાંથી છૂટેલું
**ઋણ-મુક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કરજમાંથી છુટકારો [(ગ.)
**ઋણ-રાશિ** પું. [સં.] ઓછાનું ચિહ્ન હોય તેવું પરિમાણ,
**ઋણ-રાહત** સ્ત્રી. [+જુઓ 'રાહત.'] કરજમાં મૂકવામાં આવતી છૂટછાટ, 'ડૅટ-રિલીફ'
**ઋણ-વર્જિત** વિ. [સં.] કરજના બોજ વિનાનું
**ઋણ-વાહી** વિ. [સં., પું.] ઋણ જાતની વીજળી લઈ જનારું
**ઋણ-વિદ્યુત** સ્ત્રી. [+સં. विद्युत्], **ઋણ-વીજળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'વીજળી'.] ધન-વીજળીથી ઊલટી વીજળી, ઋણાત્મક વીજળી
**ઋણ-સમાપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] દેવામાંથી મુક્તિ, 'ઍમૉર્ટિઝેશન'
**ઋણ-સંકેત** (-સઙ્કેત) પું. [સં.] ઓછાની નિશાની. (ગ.)
**ઋણ-સંખ્યા** (-સઙ્ખ્યા) સ્ત્રી. [સં.] જેની આગળ ઓછાની નિશાની છે તેવો આંક. (ગ).
**ઋણ-સંબંધ** (-સમ્બન્ધ) પું. [સં.] લેણદેણી, ઋણાનુબંધ (પૂર્વ જન્મનું દેણું ચૂકવવાના પ્રકારનો)
**ઋણ-સ્વીકાર** પું, [સં.] (લા.) આભાર-ઉપકાર માનવાપણું
**ઋણાગ્ર** પું. [+સં. अग्र વિ.] લોહચુંબકનો દક્ષિણ દિશાનો જસત સાથે જોડાયેલો છેડો, ઋણ-છેડો, 'નૅગેટિવ ટર્મિનલ'
**ઋણાત્મક** વિ. [+સં. आत्मन् + क] ઋણ-વિદ્યુતવાળું. (૨) જેની પહેલાં ઓછાની નિશાની હોય તેવું. (ગ.)
**ઋણાત્મક-કોણ** પું. [સં.] દૃષ્ટિમર્યાદાના સમાંતર તલની એટલે હોરિઝૉન્ટલની નીચે મપાતો ખૂણો, 'નૅગેટિવ ઍંગલ'. (ગ.) ['નૅગેટિવ ઇન્ડેક્સ'. (ગ.)
**ઋણાત્મક-ચિહ્ન** ન.[સં.] ઓછાની નિશાનીવાળું ઘાતચિહ્ન,
**ઋણાત્મક-ધ્રુવ** પું. [સં.] જુઓ 'ઋણ-ધ્રુવ'.
**ઋણાત્મક-વીજળી** સ્ત્રી. [+જુઓ 'વીજળી'.] ઋણ-વિદ્યુત, 'નૅગેટિવ ઇલેક્ટ્રિસિટી'
**ઋણાનુબદ્ધ** વિ. [+સં. अनु-बद्ध] પૂર્વ જન્મમાં કરેલ અને આ જન્મનાં સુખદુઃખના કારણરૂપ કરજથી બંધાયેલું
**ઋણાનુબંધ** (-બન્ધ) પું. [+સં. अनु-बन्ध] પૂર્વજન્મમાં કરેલ અને આ જન્મના સુખદુઃખના કારણરૂપ કરજનું બંધન
**ઋણાનૃણ્ય** ન. [+સં. आनृण्य] ઋણમાંથી મુક્તિ
**ઋણાયન** ન. [+સં. अयन] વિદ્યુત-વિચ્છેદન એટલે ઇલેક્ટ્રોલિસિસમાં ઋણ-દ્વાર આગળ ભેગો થતો મૂળ પદાર્થ, 'કૅશન'
**ઋણાંત** (-ણાન્ત) પું. [+સં. अन्त] ઋણ-વિદ્યુતવાળો છેડો, વીજળીના પ્રવાહનો ઋણ-છેડો [રણિયું
**ઋણિયું** વિ. [+ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કરજવાળું, દેવાદાર,
**ઋણી** વિ. [સં., પું.] કરજવાળું, દેવાદાર, રણિયું. (૨) (લા.) આભારી, અહેસાનમંદ, ઉપકૃત
**ઋત** વિ. [સં.] સત્ય. (૨) પ્રામાણિક, વાજબી, ખરું. (૪) ન. દૈવી અચળ નિયમ. (૫) દૈવી સત્ય. (૬) ઈશ્વરસંબંધી જ્ઞાન
**ઋત-તત્ત્વ** ન. [સં.] વેદ-વિદ્યાનું રહસ્ય, સત્ય-જ્ઞાન
**ઋતં-ભર** (ઋતમ્ભર) પું. [સં.] સત્યને ટકાવી રાખનાર પરમેશ્વર
**ઋતંભરા** (ઋતમ્ભરા) સ્ત્રી. [સં.] મિથ્યાજ્ઞાન વિનાની યથાર્થ જ્ઞાનરૂપ ચિત્તની વૃત્તિ, એક પ્રજ્ઞા, 'ઇન્ટ્યૂશન' (હી. વ.)
**ઋતિ** સ્ત્રી. [સં.] આબાદી, સમૃદ્ધિ. (૨) વાસ્તવિકતા. (૩) ગતિ. (૪) હુમલો. (૫) ખરાબી, કમનસીબી. (૬) અપકીર્તિ, નિંદા
**ઋતુ** સ્ત્રી. [સં., પું.] વર્ષની વસંત ગ્રીષ્મ વર્ષા શરદ શિશિર અને હેમંત એમાંની પ્રત્યેક મોસમ. (૨) શિયાળો ચોમાસું ઉનાળો એ પ્રત્યેક મોસમ. (૩) હવા-પાણી. (૪) ન. [સં., પું.] રજસ્રાવ, આર્તવ. (૫) (લા.) રજસ્વલાના ઋતુસ્રાવના દિવસોનો સમય
**ઋતુ-કાલ**(-ળ) પું. [સં.] મોસમ. (૨) માનવ-પશુ-પક્ષી વગેરેનો સ્વાભાવિક પ્રજનન-ઇચ્છાનો-ગર્ભાધાનનો સમય [સંભોગ
**ઋતુ-ગમન** ન. [સં.] ગર્ભાધાનના સમયે માદા કે સ્ત્રી સાથેનો
**ઋતુ-ગામી** વિ., પું. [સં. પું.] ઋતુકાળમાં જ સ્ત્રીસંભોગ કરનાર (પુરુષ) [ઋતુમાં મદમસ્ત બનેલું
**ઋતુ-ઘેલું** (-ઘેલું) વિ. [+જુઓ 'ઘેલું'.] ખાસ કરી વસંત
**ઋતુ-ચક્ર** ન. [સં.] વર્ષની છ ઋતુઓનું વર્તુળ
**ઋતુ-દર્શન** ન. [સં.] માદા કે સ્ત્રીને રજસ્રાવનું દેખાવાપણું
**ઋતુ-દાન** ન. [સં.] જુઓ 'ઋતુ-ગમન'.
**ઋતુ-દોષ** પું. [સં.] રોગને લઈ સ્ત્રીને અચાલો આવવાની અનિયમિતતા. (૨) અત્યાર્તવ-અનાર્તવ-પીડિતાર્તવનો રોગ
**ઋતુ-ધર્મ** પું. [સં.] તે તે ઋતુનાં ગુણ-લક્ષણ. (૨) જુઓ 'ઋતુ-દર્શન.'
**ઋતુ-નાથ** પું. [સં.] છયે ઋતુઓનો સ્વામી વસંત, ઋતુરાજ
**ઋતુ-નિવૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] માદા કે સ્ત્રીને ઉંમરે પહોંચતાં થતો રજોદર્શનનો અભાવ
**ઋતુ-પતિ** પું. [સં.] જુઓ 'ઋતુ-નાથ'.
**ઋતુપર્ણ** પું. [સં.] પૌરાણિક કાલનો ઇક્ષ્વાકુ વંશનો અયોધ્યાનો રાજા (નૈષધના નલનો સમકાલીન કહેલો).(સંજ્ઞા.)
**ઋતુ-પર્યાય** પું. [સં.] મોસમમાં આવતો પલટો
**ઋતુ-પાંડુ** (-પાણ્ડુ) પું. [સં.] ગર્ભસ્થાનનો એક રોગ, સુવા-રોગ, પ્રદર [થયું છે તેવું
**ઋતુ-પ્રાપ્ત** વિ. [સં.] તે તે મોસમમાં થતું. (૨) રજોદર્શન

**ઋતુ-પ્રાપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ઋતુ-દર્શન'.
**ઋતુ-ભેદ** પું. [સં.] ઋતુઓનું બદલવાપણું, ઋતુ-પર્યાય
**ઋતુમતી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] જેને ઋતુકાળ આવ્યો છે–રજોદર્શન થયું છે તેવી માદા કે સ્ત્રી
**ઋતુ-માન** ન. [સં.] હવા-પાણી, આબોહવા
**ઋતુ-રાજ** પું. [સં.], -ય પું. [+જુઓ 'રાય'.] જુઓ 'ઋતુ-નાથ'.
**ઋતુ-રોધ** પું. [સં.] રજો-દર્શનમાં થતી અટકાયત, અનાર્તવ રોગ
**ઋતુ-વર્ણન** ન. [સં.] તે તે ઋતુની લાક્ષણિકતાઓનું બયાન
**ઋતુ-વેલા**(-ળા) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ઋતુ-કાલ'.
**ઋતુ-શાંતિ** (-શાન્તિ) સ્ત્રી. [સં.] સ્ત્રીને પ્રથમ વારના રજો-દર્શન પછી ધર્મશાસ્ત્રાનુસાર કરાવવાનો શાંતિ-પ્રયોગ
**ઋતુ-સમય** પું. [સં.] જુઓ 'ઋતુ-કાલ'.
**ઋતુ-સંગમ** (-સઙ્ગમ) પું. [સં.] જુઓ 'ઋત-ગમન'.
**ઋતુ-સંગ્રામ** (-સઙ્ગ્રામ) પું. [સં.] કામક્રીડા, સુરત-સંગ્રામ, મૈથુન-કાર્ય, સંભોગ-ક્રીડા
**ઋતુ-સ્નાતા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] રજોદર્શનના દિવસ પૂરા થયે નાહી શુદ્ધ થયેલી સ્ત્રી
**ઋતુ-સ્રાવ** પું. [સં.] સ્ત્રીને રજનો થતો સ્રાવ, રજો-દર્શન
**ઋતોક્તિ** સ્ત્રી. [+ સં. उक्ति] સત્ય અને પ્રામાણિક કથન
**ઋત્વિક,-જ** પું. [સં. ऋत्विज्‌નું પ.વિ., એ. વ. ऋत्विक्] યજ્ઞ કરાવનારો બ્રાહ્મણ, યજ્ઞમાં વરાયેલો બ્રાહ્મણ
**ઋદ્ધ** વિ. [સં.] સમૃદ્ધ, સંપત્તિવાળું, આબાદ
**ઋદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] વૃદ્ધિ. (૨) સમૃદ્ધિ. (૩) આબાદી, ઉત્કર્ષ. (૪) સિદ્ધિ. (૫) લક્ષ્મીદેવી
**ઋદ્ધિમાન** વિ. [સં. °માન્ પું.] ઋદ્ધિવાળું, સમૃદ્ધ
**ઋદ્ધિ-વૃદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] આબાદીમાં વધારો
**ઋદ્ધિ-શાલી**(-ળી) વિ. [સં., પું.], **ઋદ્ધિ-સંપન્ન** વિ. [સં.] ઋદ્ધિવાળું, સમૃદ્ધ
**ઋદ્ધિ-સિદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] આબાદી અને ઇચ્છેલી વસ્તુની પ્રાપ્તિ, પ્રબળ સમૃદ્ધિ, આબાદી. (૨) બ. વ. પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે ગણેશની એ નામની બેઉ પત્ની. (સંજ્ઞા.)
**ઋશ્યમૂક** પું. [સં.] રામાયણમાં વર્ણિત એક ભારતીય પર્વત. (સંજ્ઞા.)
**ઋશ્યશૃંગ** (-શૃઙ્ગ) પું. [સં.] પૌરાણિક યુગનો એક ઋષિ (દશરથના રાજ્યમાં બાર વર્ષના દુકાળ પછી જેના આવવાથી વરસાદ પડયો કહેવાયો છે.) (સંજ્ઞા.)
**ઋષભ** પું. [સં.] વૃષભ, બળદ, આખલો. (૨) સ્વર-સપ્તકમાંનો બીજો 'રી' સ્વર. (સંગીત.) (૩) સમાસમાં ઉત્તરપદ તરીકે 'શ્રેષ્ઠ' ('ભરતર્ષભ' વગેરે) અર્થ
**ઋષભદેવ** પું. [સં.] વિષ્ણુના ચોવીસ અવતારોમાંનો એક અને જૈન માન્યતા પ્રમાણે વર્તમાન ચોવીસીના ચોવીસ તીર્થંકરોમાંના પહેલા-આદિનાથ. (સંજ્ઞા.)
**ઋષભ-ધ્વજ** પું. [સં.] જેની ધ્વજામાં કે જેના વાહન તરીકે નંદી છે તેવા મહાદેવ, શિવ
**ઋષિ** પું. [સં.] નવું દર્શન-જ્ઞાન પ્રાપ્ત કરનાર પુરુષ, મંત્ર-દ્રષ્ટા. (૨) તપસ્વી, મુનિ, તાપસ. (૩) જેના નામથી ગોત્ર કે કુળનો આરંભ થતો હોય તેવો તે તે વૈદિક બ્રાહ્મણ.
**ઋષિ-ઋણ** ન. [સં., સંધિ નથી કરી] ઋષિઓ પ્રત્યેનું ઋણ, ઋષિઓ પ્રત્યેનું મનુષ્યનું કર્તવ્ય
**ઋષિ-કન્યા** સ્ત્રી. [સં.] ઋષિની પુત્રી, તાપસ-કન્યા
**ઋષિ-કુમાર** પું. [સં.] ઋષિનો પુત્ર, તાપસ-બાલ
**ઋષિ-કુમારિકા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ઋષિ-કન્યા'.
**ઋષિ-કુલ**(-ળ) ન. [સં.] ઋષિનો વંશ. (૨) ઋષિનો આશ્રમ. (૩) વિદ્યાર્થીઓને અભ્યાસ કરવાનું સ્થળ
**ઋષિ-ગણ** પું. [સં.] ઋષિઓનો સમૂહ
**ઋષિ-જન** પું., ન. [સં.] ઋષિ
**ઋષિ-તર્પણ** ન. [સં.] બ્રાહ્મણો જનોઈ બદલાવે છે ત્યારે કરવાનાં ત્રણ જાતનાં તર્પણોમાંનો ઋષિઓને ઉદ્દેશી કરવામાં આવતો તર્પણ-વિધિ [ધર્મ. (જૈન.)
**ઋષિ-ધર્મ** પું. [સં.] વૈદિક ધર્મ. (૨) જૈન-પરિવ્રજ્યા લેવાનો
**ઋષિ-પત્ની** સ્ત્રી. [સં.] ઋષિની પરિણીતા સ્ત્રી
**ઋષિ-પદ** ન. [સં.] ઋષિનો દરજ્જો
**ઋષિ-પંચમી** (-પઞ્ચમી) સ્ત્રી. [સં.] ભાદરવા સુદિ પાંચમનો દિવસ, રખ-પાંચમ, સામા-પાંચમ. (સંજ્ઞા.)
**ઋષિ-પુત્ર** પું. [સં.] જુઓ 'ઋષિ-કુમાર'.
**ઋષિ-પુંગવ** (-પુઙ્ગવ) પું. [+ સં., અર્થ 'બળદ' = શ્રેષ્ઠ] ઋષિઓમાં ઉત્તમ, શ્રેષ્ઠ ઋષિ
**ઋષિ-પ્રણીત** વિ. [સં.] ઋષિએ જેની રચના કરી છે તેવું
**ઋષિ-પ્રોક્ત**, **ઋષિ-ભાષિત** વિ. [સં.] ઋષિએ કહેલું
**ઋષિ-યજ્ઞ** પું. [સં.] જેમાં જ્ઞાન દ્વારા ઋષિનું તર્પણ કરવાનો હોય છે તેવો પંચમહાભૂત યજ્ઞોમાંનો એક યજ્ઞ, બ્રહ્મ-યજ્ઞ
**ઋષિ-રાજ** પું. [સં], -ય પું. [+ જુઓ 'રાય'.], **ઋષિ-વર** પું. [સં.] શ્રેષ્ઠ ઋષિ, મોટો ઋષિ, ઋષિ-સત્તમ
**ઋષિ-શ્રાદ્ધ** ન. [સં.] ઋષિઓને ઉદ્દેશી કરવામાં આવતી શ્રાદ્ધક્રિયા
**ઋષિ-સત્તમ** વિ. [સં.] શ્રેષ્ઠ ઋષિ, મોટો ઋષિ, ઋષિ-રાજ
**ઋષિ-સંઘ** (-સઙ્ઘ) પું. [સં.] ઋષિઓનો સમૂહ
**ઋષીશ્વર** પું. [સં.] મોટો ઋષિ. (૨) (સૌ.) હરિજન-જાતિમાંનો ભંગી, રૂખેસર, ઝાંપડો
**ઋષ્યાશ્રમ** પું. [ + સં. आश्रम] ઋષિનું નિવાસસ્થાન

# એ

**એ[1]** પું. [સં.] ભારતીય-આર્ય વર્ણમાળાનો પ્રાચીન કંઠ-તાલુ સ્થાનનો દીર્ઘ સ્વરિત સ્વર. ગુ.માં એ ઉચ્ચારણની દૃષ્ટિએ સ્વરિત છતાં દીર્ઘ રહ્યો નથી. એ સ્વર અસ્વરિત દશામાં હ્રસ્વથી આગળ વધી લઘુપ્રયત્ન પણ બની રહે છે.

**એ[2]** પું. ગુ.માં अइ > अए દ્વારા અને अय् દ્વારા વિકસી આવેલો સ્વરિત વિવૃત દીર્ઘ સ્વર અનંત્ય દશામાં મધ્ય ગુજરાતમાં વ્યાપકતાથી–ઝાલાવાડમાં અને કેટલેક અંશે કૃત્રિમ રીતે ગોહીલવાડમાં પણ, જ્યારે દક્ષિણ ગુજરાતના અપવાદે ગુજરાત–સૌરાષ્ટ્રમાં શબ્દને અંતે અર્ધ કિંવા હ્રસ્વ વિવૃત ઉચ્ચરિત થાય છે; જોડણીમાં તો માત્ર અંગ્રેજી તત્સમ શબ્દો પૂરતો જ ઊંધી માત્રાથી બતાવાય છે.

**એ[3]** સર્વ., વિ. [સં. एषः > પ્રા. एहो > અપ. एहु > જૂ.ગુ. 'એહ'] સામેના 'આ'થી થોડા કે દૂરના પદાર્થને ચીંધી બતાવનારું દર્શક સર્વનામ, પેલો, ઓલ્યો. (૨) વાક્યમાં એક વાર કોઈ શબ્દ કે ક્રિયા પ્રયોજાયા પછી એનું પ્રતિનિધિપણું બતાવનારું સર્વનામ ખોટું છે એમ માની લેખનમાં અને સુરતી લાક્ષણિકતા પ્રમાણે સર્વત્ર 'એ'ને બદલે 'તે' પ્રયોજવાનું કૃત્રિમ વલણ છે, જે અસ્વાભાવિક છે. એનાં રૂપાખ્યાનોમાં 'થી' અને 'માં' અનુગ તથા નામયોગી પૂર્વે 'ના' મધ્યગ ઉમેરવાનું વલણ છે; 'એનાથી' 'એનામાં' 'એના વતી–વડે–માટે–વિશે' વગેરે. એ રીતે સા.વિ.માં જૂ. ગુ. ના 'ઇ' પ્રત્યયને કારણે 'એની સારુ' 'એની ખાતર' 'એની જોડે' 'એની સાથે' 'એની ઉપર' 'એની માથે' વગેરે જેવો પણ પ્રયોગ છે. સામાન્ય રીતે બ.વ.માં 'ઓ' પ્રત્યય 'એ'નાં બધાં રૂપોમાં પ્રયોજાય છે, ક્વચિત્ નથી પણ આવતો. બ.વ.ની એની ખાસ વિશિષ્ટતા 'મ'-ના પ્રવેશની છે. ત્રી. વિ., બ.વ. 'એમણે', અનુગોવાળાં 'એમનું', પરંતુ બીજા અનુગો અને નામયોગીઓ પૂર્વે 'એમ-ના' અંગ આવે છે. 'એમનાથી' 'એમનામાં' 'એમના વડે-વતી-સારુ-માટે-વાસ્તે-ખાતર-કાજે-થકી-વિશે-ઉપર' વગેરે. ધ્યાનમાં રાખવા જેવું એ છે કે માન આપવાના અર્થમાં અને સર્વસામાન્ય અર્થે માનવોને માટે આવતો હોય ત્યારે 'મ'વાળાં રૂપ સ્વાભાવિક ભાષામાં પ્રયોજાય છે. આનો ખ્યાલ ન હોવાને કારણે પશુપક્ષીઓ–નાનાં જંતુઓ અને જડ પદાર્થોને માટે પણ 'મ'વાળાં રૂપ પ્રયોજાતાં જોવા મળે છે. (૨) જૂની રૂઢિ છે ત્યાં હિંદુઓમાં પતિ-પત્ની એકબીજાને માટે આ સર્વનામનો ઉપયોગ કરે છે. 'એણે' 'એને' 'એનું' 'એમાં' 'એમ'–અંગ-આ રૂપોમાં સ્વર મહાપ્રાણિત વિવૃત છે : 'એ:ણે' 'એ:ને' 'એ:નું' 'એ:માં' 'એ:મ'; એ 'થી' અને બીજા નામયોગીઓની પૂર્વે નથી થતું

**એ[4]** કે. પ્ર. [સં. अयि > પ્રા. ए > ગુ. 'એ'] અરે ઓ, હે, એલા–એલી, અલ્યા–અલી

**એ[5]** ઉભ. [સં. अपि > પ્રા. अपि અપ. इ > જૂ. ગુ. 'ઇ' અને 'એ' > અર્વા. ગુ. 'ય' અને અસ્વરિત ઉચ્ચારવાળો લઘુપ્રયત્ન 'એ'] પણ, ય, બી. (આ 'એ' પૂર્વના શબ્દના અંગમાં એકાત્મક થઈ જાય છે : 'રામે આવશે' રામ પણ આવશે, રામેય આવશે) [અરે ઓ, હે

**એઈ** (એ-ઇ) કે.પ્ર. [જુઓ 'એ[4]' + સ્વાર્થે 'ઇ'નું ઉમેરણ]

**એ-ઓ** સર્વ., બ.વ. [જુઓ 'એ[3]' + બ.વ.નો પ્રત્યય લઘુ-પ્રયત્નાત્મક તદ્દન અસ્વરિત અને તેથી પૂર્વના 'એ' સાથે સંધિસ્વરાત્મક.] પેલા

**એક** વિ. [સંખ્યા; સં. एक > પ્રા. एक्क, इक्क > જૂ. ગુ. 'એક'] સંખ્યામાં પહેલા અંકનું. (૨) એકાત્મક, અનન્ય. (૩) અજોડ, અદ્વિતીય. (૪) અમુક ગમે તે કોઈ. (૫) (પુનરાવૃત્તિ પ્રસંગે) બીજું. (૬) (સમાસના ઉત્તર પદમાં) આશરે ('કોઈએક, પાંચેક, બેક, ત્રણેક સોએક' વગેરેની રીતે), (૭) (સમાસના સ્વરૂપમાં 'સાથે'ની પહેલાં) સામૂહિક (એક-સાથે)

**એક-અષ્ટમાંશ** (-માંશ) વિ. [+ સં, अष्टम-अंश (આરંભ સંધિ વિનાનો)] કોઈ પણ એક પદાર્થ કે સંખ્યાના આઠમા ભાગનું : ૧/૮ [અકેક, અક્કેક, એકેક

**એક-એક** વિ. [જુઓ 'એક' દ્વિર્ભાવ.] એક પછી એક,

**એક-કક્ષિક** વિ. [સં.] સમાન કક્ષા-ક્રમમાં રહેલું

**એકકક્ષિક-સમીકરણ** ન. [સં.] 'ઇક્વેશન ઑફ ધ ફર્સ્ટ ઑર્ડર'. (ગ.) [જવાનો કવાયતી હુકમ

**એક-કતાર** કે. પ્ર. [+ અર. કિતાર્] એક હારમાં થઈ

**એક-કર્તૃક** વિ. [સં.] જેનો કર્તા એક જ વ્યક્તિ છે તેવું

**એકકાલાવચ્છેદ** વિ. [સં. एक-काल + अवच्छेद] એકી સાથે એક જ સમયનું, સમકાલનું [સમયનું

**એકકાલિક, એકકાલીન** વિ. [સં.] સમકાલીન. એક જ

**એકકુલોત્પન્ન** વિ. [સં. एक-कुल+उत्पन्न] સમાન વંશમાં ઉત્પન્ન થયેલું [હોય તેવું

**એકકેસરી** વિ. [સં. પું.] જેમાં એક જ પુંકેસર કે સ્ત્રીકેસર

**એકકેંદ્ર** (-કેન્દ્ર), ૦ક, -દ્રિત વિ. [સં.] સમાન કેંદ્રમાં રહેલું. (ગ.) (૨) એકી-કરણ પામેલું, 'ઇ-ટીગ્રેટેડ' (ઉ. જો.)

**એકકોશી**(-ષી) વિ. [સં., પું.], -શી(-ષી)ય વિ. [સં.] એક કોશ-કોચલાવાળું (પ્રાણી) [(ચોપગું પશુ)

**એકખુરી** વિ. [સં., પું.], -રીય વિ. [સં.] એક જ ખરીવાળું

**એકગર્ભ-કોશી**(ષી) વિ. [સં., પું], -શી(ષી-)ય વિ. [સં.] જુઓ 'એકકોશી'.

**એકગાંઠ** (-ઠ્ય) વિ. [જુઓ 'ગાંઠ'.] એક ગાંઠે બંધાયેલું, એકસૂત્ર [ગુચ્છવાળું, 'મોનોટેક્સ'

**એકગુચ્છી** વિ. [સં., પું.], -ચ્છીય વિ. [સં.] એક જ

**એકગોલક** વિ. [સં.] એક ગોળાવાળું, 'યુનિ-ગ્લોબ્યુલર'

**એકગ્રામીણ** વિ. [સં.] એક જ ગામનું–સમાન ગામનું રહીશ

**એકઘાતપદી** વિ. [સં., પું.] જે રાશિના કોઈ પણ પદમાં એક કરતાં વધારે અક્ષર ન હોય અને એ અક્ષરનો ઘાત એક હોય અથવા એ પદ સંખ્યાવાચક હોય તેવો (રાશિ). (ગ.)

**એકઘાત-સમીકરણ** ન. [સં.] જેમાં એક કરતાં વધુ ઘાત ન હોય તેવું સમીકરણ, 'લીનિયર ઇક્વેશન'. (ગ.)

**એક-ચક્રે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ચક્રો' + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] એક જ જણના હાથમાં બધી સત્તા રાખીને, સર્વોપરિ રીતે પ્રધાનપણે એકછત્ર

**એકચક્ર-સત્તા** સ્ત્રી. [સં.] એક જણના હાથમાં બધી સત્તા હોવાપણું, અધિરાજ-ત્વ, 'ઑટોક્રેસી'

**એકચક્રસત્તા-ધારી** વિ. [સં.] એકહથ્થુ સત્તા ધારણ કરનારું, સરમુખત્યાર, 'ઑટોક્રેટ' (ના. દ.)

**એકચક્રી[1]** સ્ત્રી. [સં.] એક પૈડાવાળું વાહન

**એકચક્રી[2]** વિ. [સં., પું.] એકચક્ર રાજ્ય કરનાર, ચક્રવર્તી

**એકચક્રીય** વિ. [સં.] એક જ વર્તુળમાં રહેલું 'કૉન્સેન્ટ્રિક'

**એક-ચતુર્થાંશ** (-થૉંશ) વિ. [+ સં. चतुर्थ-अंश] કોઈ પણ પદાર્થ કે સંખ્યાના ચોથા ભાગનું : ૧/૪

**એક-ચર** વિ. [સં.] એકલું વિચરનારું, એકલું ફરનારું

**એક-ચિત્ત** વિ. [સં.] જેનું મન એક જ બાબતમાં લાગેલું હોય તેવું, તલ્લીન, ધ્યાન-સ્થ [નીચે આવેલું, ચક્રવર્તી

**એકચ્છત્ર, એકછત્ર** વિ. [સં. एक+छत्र, સંધિથી] એક જ છત્ર

**એકજથ્થુ(-થ્થુ)** વિ. [+ જુઓ 'જથો, -થ્થો' + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] એક જ સ્થળે એકઠું કરેલું, એક જ સ્થળે ગોઠવાઈ ગયેલું, 'કૉમ્પેક્ટ'

**એકજથે(-થ્થે)** ક્રિ. વિ. [+જુઓ 'જથો, -થ્થો' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] એકસામટું, એકસાથે બધું સાથે

**એકજાતિ-વાદ** પું. [સં.] પૃથ્વી ઉપર ભિન્ન ભિન્ન જાતિ કે વર્ણ ન હોય એવું મંતવ્ય

**એકજાતિવાદી** વિ. [સં., પું.] એકજાતિ-વાદમાં માનનારું

**એકજાતીય** વિ. [સં.] સમાન જાતિનું, સજાતીય. (૨) એકાત્મક, એકરૂપાત્મક, 'મોનોટોનસ' (મન. હરિ.)

**એક-જીભે** ક્રિ. વિ. [+જુઓ 'જીભ' + 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] એકી અવાજે, સૌની સામટી સંમતિથી

**એક-જીવ** વિ. [સં.] એકબીજાને મનમાં ભેદભાવ ન હોય તેવું, અરસપરસ ભેદભાવ વિનાનું, એક-પ્રાણ, જિગર-જાન, જાની

**એક-જોર** વિ. [જુઓ 'જોર'.] એક-બળ

**એક-ટંગ** (-ટઙ્ગ), -ગિયું, -ગું વિ. [+ જુઓ 'ટાંગ'– એનું હિં. રૂપ + ગુ. 'ઇયું', 'ઉ' ત. પ્ર.] એક પગવાળું

**એક-ટાણું** ન. [+ જુઓ 'ટાણું'.] ચોવીસ કલાકમાં એક-વારનું ભોજન [એકઠું થવું એ

**એકઠાણ** ન. [જુઓ 'એકઠાવું' + ગુ. 'આણ' કૃ. પ્ર.]

**એકઠાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'એકઠું',–ના.ધા.] એકઠું થવું, ભેગું મળવું

**એકઠું** વિ. [સં. एकस्थ-क- > પ્રા. एक्कट्ठअ-] એક ઠેકાણે ભેગું રહેલું–કરેલું, એકત્ર કરેલું, ભેગું, ભેળું. (૨) મિશ્રિત થયેલું –કરેલું. [**૦ કરવું** (રૂ. પ્ર.) સમાધાન કરવું. **૦ થવું** (રૂ. પ્ર.) સંપ થવો] [તેવું, એકલ

**એકડ** વિ. [જુઓ 'એક' દ્વારા.] કોઈની સાથે ભળે નહિ

**એકડ-એક** જુઓ 'એકડે-એક'.

**એકડ-બેકડ** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'એકડ', દ્વિર્ભાવ.] છૂટક છૂટક

**એકડ-મલ્લ(-લ્લ)** પું. [+ જુઓ 'મલ્લ(-લ્લ)'.] (લા.) સ્વામિનારાયણ સંપ્રદાયનો એક ફિરકો. (સંજ્ઞા.)

**એક-દંઘો** (-ડહ્ઘો) પું. [જુઓ 'એક' દ્વારા.] એક દાંતવાળો હાથી. (૨) (લા.) ગણપતિદેવ

**એકડિયા** પું., બ.વ., -યાં ન., બ.વ. [જુઓ 'એકડો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] એકડો બગડો શીખવાનો પ્રાથમિક વર્ગ, બાળપોથીનો વર્ગ

**એકડે એક** ન. [જુઓ 'એકડો' + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર. + 'એક'.] 'એક'નો પાડો બોલતાં પહેલો ઉદ્ગાર, 'એક'ના ઘડિયાનો પહેલો બોલ. (૨) (લા.) આરંભ, શરૂઆત

**એકડો** પું. [+ ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] એકની સંખ્યાનો સંકેત, એકની સંજ્ઞા બતાવનારો આંકડો. (૨) જ્ઞાતિનો પેટા ફિરકો, ગોળનો ભેદ. [**-ડા પર બગડો કાઢવો** (રૂ. પ્ર.) ભણવાનો આરંભ કરવો. **-ડા વગરનું મીંડું** (રૂ. પ્ર.) તદ્દન નકામું. **૦ કરવો** (રૂ. પ્ર.) કબૂલાતની સહી આપવી. **૦ કાઢવો** (રૂ.પ્ર.) એકડો લખવો. **૦ કાઢી નાખ(-નાં)ખવો** (રૂ.પ્ર.) ગણતરીમાંથી રદ કરવું, હાંકી કાઢવું. **૦ કાપવો** (રૂ.પ્ર.) ગણતરીમાં ન લેવું. (૨) નાતબહાર મૂકવું. **૦ ઘૂંટવો** (રૂ.પ્ર.) શરૂઆત કરવી. **૦ છોડવો** (રૂ.પ્ર) નામ દેવું. **૦ નીકળી જવો** (રૂ.પ્ર.) નિર્માલ્ય થવું, કિંમત વિનાનું થવું. **૦ નોંધાવવો** (-નોંધા-) (રૂ.પ્ર.) શરૂઆત કરાવવી. **૦ પાડવો** (રૂ.પ્ર.) સહી કરી કબૂલાત આપવી. **૦ ય નહિ** (રૂ.પ્ર.) ગણતરીમાં કે હિસાબમાં નહિ, તુચ્છ. **૦ લેવો** (રૂ.પ્ર.) સંમતિ લેવી– સંમતિની સહી લેવી]

**એકઢાળિયું** ન. [+ જુઓ 'ઢાળ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] એક જ પડાળવાળું નાનું મકાન

**એક-તડાકે** ક્રિ. વિ. [+ જુઓ 'તડાકો' + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] એક ઝપાટે, એકદમ

**એકતડિયો** પું. [+ જુઓ 'તડ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) સીંદરીથી ભરેલી ખાટ

**એકતત્ત્વ-તા** સ્ત્રી. [સં.] અદ્વૈતવસ્તુ-વાદ

**એકતત્ત્વ-વાદ** પું. [સં.] જડ ચેતન સર્વમાં એક જ બ્રહ્મ તત્ત્વ યા તત્ત્વ રહેલું છે તેવો વાદ, અદ્વૈતવાદ, 'મોનિઝમ' (દ.બા.)

**એકતરફી** વિ. [+ જુઓ 'તરફ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] એક તરફ ઢળી પડેલું, એકપક્ષી, 'એક્સ-પાર્ટી'

**એકતલી** વિ. [સં., પું.], **-લીય** વિ. [સં.] એક જ સપાટી ઉપર રહેલું [(૨) વિ. આગ્રહી, હઠીલું, જિદ્દી

**એક-તંત** (-તન્ત) પું. [+ જુઓ 'તંત'.] આગ્રહ, હઠ, જિદ,

**એક-તંતુ** (-તન્તુ), **૦ક** વિ. [સં.] એક જ તારવાળું. (૨) એક જ રેસાવાળું

**એક-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [સં.] એકસરખી વ્યવસ્થા. (૨, સરમુખત્યારી. (૩). વિ. એક જ વ્યવસ્થા નીચેનું),

એકહથ્થુ, 'યુનિટરી'. (૪) બધાંની એક સંમતિવાળું. (૫) એકદેશી, 'પર્ટિક્યુલર'

**એકતંત્રાધીન** (-તન્ત્રા-) વિ. [+ સં. अधीन] **એકતંત્રી**[૧] (-તન્ત્રી) વિ. [સં., પું.] સરમુખત્યાર સત્તા નીચેનું, એકહથ્થુ સત્તાવાળું, એકહથ્થુ શાસન નીચેનું, એકતંત્રીય, 'યુનિટરી'

**એકતંત્રી**[૨] (-તન્ત્રી) સ્ત્રી. [સં.] એક તારનું વાદ્ય, એકતારો

**એકતંત્રીય** (-તન્ત્રીય) વિ. [સં.] જુઓ 'એકતંત્રી.[૧]'

**એક-તા** સ્ત્રી. [સં.] એકપણું, ઐક્ય, અભેદ-ભાવ, 'હોમોજિનિટી' (આ.બા.) (૨) સંપ, મેળ, 'યુનિટી'

**એક-તાન** ન. [સં.] ચિત્તવૃત્તિની તલ્લીનતા. (૨) સંગીતના તાનની એકરૂપતા. (૩) વિ. તલ્લીન, ધ્યાન-મગ્ન. (૪) મશગૂલ, રચ્યુંપચ્યું રહેલું

**એકતાન-તા** સ્ત્રી. [સં.] એકતાનપણું, 'કોહેરન્સ' (ક.મા.)

**એક-તાર** વિ. [સં.] (લા.) એક-તાન, તલ્લીન, એક-ચિત્ત. (૨) મશગૂલ, રચ્યુંપચ્યું. (૩) એકાકાર, સમાન, સરખું, એકરસ

**એકતારું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] એક તારવાળું, એક તાંતણાનું. (૨) ન. એક તારવાળું વાજિંત્ર

**એકતારો** પું. [જુઓ 'એકતારું'.] એક તારવાળો તંબૂરો

**એક-તાલ** પું. [સં.] આઠ માત્રાનો સંગીતનો એકતાલ. (સંગીત.) (૨) વિ. એક તાલવાળું. (૩) સંપીલું

**એકતાળીસ(-શ)** વિ. [સંખ્યા. સં. एक-चत्वारिंशत् > પ્રા. एक्कअत्तालीस] ચાળીસ અને એક : ૪૧

**એકતાળીસ(-શ)-મું** વિ. [+ ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] ૪૧ ની સંખ્યાએ પહોંચેલું

**એકતાળો** પું. [જુઓ 'એકતાળીસ' દ્વારા.] કોઈ પણ સૈકાના એકતાળીસમા વર્ષે પડેલો દુકાળ. (૨) મણના એકતાળીસ શેરનો એક જૂનો તોલ

**એક-તીર્થ** વિ. [સં.], **-ર્થી** વિ. [સં., પું.] સમાન ગુરુવાળું, ગુરુભાઈ-ગુરુબહેન

**એકતીસ(-શ)** વિ. [સંખ્યા. સં. एक-त्रिंशत् > પ્રા. एक्कतीस] ત્રીસ અને એક, એકત્રીસ : ૩૧ [પહોંચેલું

**એકતીસ(-શ)-મું** વિ. [+ ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] ૩૧ની સંખ્યાએ

**એકતીસાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'એકતીસ' દ્વારા.] '૩૧'નો પાડો-ઘડિયો, એકત્રીસા

**એક-તૃતીયાંશ** (-યાંશ) વિ. [+સં. तृतीय + अंश] કોઈ પણ એક પદાર્થ કે સંખ્યાના ત્રીજા ભાગનું : ૧/૩

**એક-તોલ** પું. [સં.] પ્રામાણિક વજન. (૨) વિ. સરખા વજનનું

**એક-ત્ર** ક્રિ. વિ. [સં.] એક સ્થળે. (૨) બધાં એક જ ઠેકાણે સાથે હોય એમ. (૩) સંલગ્ન. [૦કરવું (રૂ.પ્ર.) એક સ્થળે કરવું, 'કોન્સોલિડેઇટ']

**એકત્રિત** વિ. [સં.] એકત્ર કરેલું, એકઠું કરેલું, ભેગું કરેલું, 'કૅન્સોલિડેઇટેડ.' (૨) જોડેલું, 'કમ્બાઇન્ડ'. (૩) સંગઠિત, 'કૉન્સર્ટેડ' [ક્રિયા. (૨) ઘનીકરણ, 'કૉન્સોલિડેશન'

**એકત્રી-કરણ** ન. [સં.] એકઠું કરવાની ક્રિયા. ભેગું કરવાની

**એકત્રી-કૃત** વિ. [સં.] એકઠું કરેલું, ભેગું કરી રાખેલું, 'કૉન્સોલિડેઇટેડ'

**એક-ત્રીસ(-શ)** વિ. [સંખ્યા. જુઓ 'એકતીસ'; અહીં વિકલ્પે 'ત્ર' સચવાયો છે.] એકતીસ : ૩૧ [તીસ-મું'.

**એકત્રીસ(-શ)-મું** વિ. [+ ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] જુઓ 'એક-

**એકત્રીસાં** જુઓ 'એકતીસાં'.

**એક-ત્વ** ન. [સં.] એક-તા, ઐક્ય, અભેદ-ભાવ. (૨) સંપ, મેળ

**એકત્વ-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] એકતાની ભાવના

**એકથડું** વિ. [+ જુઓ 'થડ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] એક જ થડમાંથી કોતરી કાઢેલું (સાંધા વિનાનું-હોડકું વગેરે)

**એકથંભુ** (-થમ્ભું) વિ. [+ જુઓ 'થંભ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] એક થાંભલાવાળું. (૨) (લા.) મજબૂત

**એકથેરું** વિ. [જુઓ 'એક' દ્વારા.] એક બાજુ નમેલું, એકબાજુ ઢળેલું

**એકદમ** ક્રિ. વિ. [ફા. 'યક્(=એક)-દમ્'=એક શ્વાસ] (લા.) સત્વર, તાબડતોબ, જલદી. (૨) તદ્દન, સાવ

**એકદર્શન-તર્ક** પું. [સં.] દષ્ટિ કે સમજને લગતો એકાંગી વિચાર, 'પ્રૉબ્લેમ ઑફ વિઝન' (મ. ન.)

**એક-દલ(-ળ)** વિ. [સં.], **-ળિયું** વિ. [+ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.], **-ળી** વિ. [+ સં. दली, પું.] જે વનસ્પતિ-પ્રકારમાં વાર્ષિક ચક્ર નથી પડતાં તેવું (ઘાસ વગેરે). (૨) જેમાં દાળ નથી પડતી તેવું (ધાન્ય). (૩) જેમાં ફૂલને એક જ પાંખડી હોય તેવું

**એકદસ્તી** સ્ત્રી. [ફા. 'યક્-દસ્ત્' + ઉર્દૂ. 'ઈ' પ્ર.] કુસ્તીનો એક દાવ (કે જેમાં ખેલાડી બીજા હાથે હરીફના પગની પીંડી ઉપરનો ભાગ પકડી વચ્ચેથી પગની આંટી મારીને એને પછાડી નાખે છે.)

**એકદંડિયું** વિ. [સં. एक-दण्ड + ગુ. 'ઇયું' પ્ર.] એકથંભું. (૨) ન. મરણ વખતનો ઊભો શ્વાસ, ઘરેડો

**એકદંડિયો** વિ., પું. [જુઓ 'એક-દંડિયું'.] એકથંભો મહેલ. (૨) મરણ વખતનો ઊભો શ્વાસ, ઘરેડો, એકદંડિયું

**એકદંડી** (-દણ્ડી) વિ. [સં., પું.] એકથંભું. (૨) પું. મરતી વખતનો શ્વાસ, ઘરેડો. (૩) ત્રણ દંડોને બદલે એક જ દંડ ધારણ કરનાર (સંન્યાસી, દંડી સંન્યાસી)

**એકદંડો** (-દણ્ડો) પું. [+ ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] જુઓ 'એક દંડિયો'.

**એક-દંત** (-દન્ત) વિ. [સં.], **-તી** (-દન્તી) વિ. [સં., પું.] એક દાંતવાળું. (૨) પું. ગણેશ, ગણપતિ, ગજાનન

**એક-દા** ક્રિ. વિ. [સં.] એક સમયે. (૨) કોઈ સમયે. એક વાર. (૩) પૂર્વના સમયમાં

**એક-દાણ** ક્રિ. વિ. [ + 'દા' (=દાવ')માંથી વિકસેલો શબ્દ] એક વાર, એક વખત

**એકદાણિયું** ન. [+જુઓ 'દાણો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જેમાં એક દાણા-પારાઓની એક જ સેર છે તેવી કંઠ-માળા

**એકદાણી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] એક એક દાણાની સેર હોય તેવું (કંઠી-માળા વગેરે), સરખા દાણા-પારા હોય તેવું (કંઠનું ઘરેણું)

**એક-દિલ** ન. [+ જુઓ 'દિલ'.] બે વ્યક્તિઓ વચ્ચેના વિચારોની એકરૂપતા, એકદિલી, મનોની એકતા. (૨) વિ. મનોના મેળવાળું, એકાત્મક, સ્નેહથી એકરૂપ બનેલું

**એકદિલી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] એક-દિલપણું, મનની

એકરૂપ-તા, મનનો મેળ

**એક-દૂધ** વિ. [+જુઓ 'દૂધ'.] એક જ માતા કે ધાવને ધાવેલાં બાળકોમાંનું એ પ્રત્યેક (એકબીજાને, દૂધભાઈબહેન)

**એક-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] સ્થિર નજરથી જોવાની ક્રિયા, સ્થિર-દૃષ્ટિ. (૨) મતો–અભિપ્રાયોની એકતા, એકસરખા હેતુ હોવા એ. (૩) સમદર્શિ-તા. (૪) સર્વમાં પરમાત્મા હોવાનો ખ્યાલ. (૫) વિ. સમદર્શી

**એકદેવ-વાદ** પું. [સં.] એક જ ઈશ્વર છે–બીજું કોઈ દૈવી તત્ત્વ નથી એવો મત-સિદ્ધાંત, એકેશ્વર-વાદ 'મોનોથી-ઝમ' (અ. ક.) 'હેનૅાથી-ઝમ' (વિ. મ.)

**એકદેવવાદી** વિ. [સં., પું.] એકેશ્વરવાદી

**એક-દેશ** પું. [સં.] કોઈ પણ આખા પદાર્થ કે વિષયનો કોઈ એક ભાગ, અવયવ

**એકદેશ-સ્થ** વિ. [સં.] એક જ ભાગમાં રહેલું, એકદેશી

**એકદેશાવયવ** પું [+સં. अवयव] બે એકદેશી નિર્દેશો પરથી કાઢેલું નિગમન, 'ફૅલસી ઑફ પર્ટિક્યુલર પ્રીમાઇસિસ'

**એકદેશિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] એકદેશી હોવા પણું

**એકદેશી** વિ. [સં., પું], -શીય વિ. [સં.] કોઈ પણ પદાર્થ કે વિષયના એક માત્ર ભાગને લગતું, એકદેશસ્થ, 'પર્ટિક્યુલર'

**એકદેશીય-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] એકદેશી હોવાપણું, 'ઍબ્સ્ટ્રેક્ટ્નેસ' (પ્રા. વિ.)

**એકદેશી-લક્ષી** વિ. [સં. બે શબ્દોનો ગુ. સમાસ+ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર. સંસ્કૃતાભાસી] એકદેશને જ ધ્યાનમાં રાખી થયેલું, 'ઍબ્સ્ટ્રેક્ટ'

**એકદેશી-સમાસ** પું. [સં.] ષષ્ઠી તત્પુરુષ સમાસનો એક એવો પ્રકાર કે જેમાં પૂર્વ પદ ઉત્તર પદનો ભાગ કે અંશ બતાવતું હોય (જેમ કે 'મધ્યાહ્ન' 'અહન્'(દિવસ)નો મધ્ય ભાગ બપોર, વગેરે)

**એક-દેહ** વિ. [સં.] જેમના દેહોની એકરૂપતા છે તેવું, એક-દિલ

**એકદ્વિતીયાંશ** (-યાંશ) વિ. [+સં. द्वितीय+अंश] કોઈ પણ પદાર્થ કે સંખ્યાના બીજા એટલે કે અર્ધ ભાગનું : ૧/૨

**એક-દ્વાર** વિ. [સં.], -રી વિ. [સં., પું.], -રીય વિ. [સં.] એક બારણાવાળું (મકાન)

**એકધર્મી** વિ. [સં. પું.] એકસરખા ધર્મ–સંપ્રદાયવાળું, સમાન-ધર્મી. (૨) સરખાં ગુણલક્ષણવાળું

**એક-ધા** ક્રિ. વિ. [સં.] એક પ્રકારે, એક રીતે

**એકધાતુ-વાદ** પું. [સં] પૃથ્વી ઉપર એક જ ધાતુના સિક્કાઓનું ચલણ હોય એવું માનવાનો સિદ્ધાંત, 'મોનોમેટાલિ-ઝમ'

**એકધાતુવાદી** વિ. [સં., પું.] એકધાતુ-વાદમાં માનનારું

**એક-ધાન** સ્ત્રી. [+જુઓ 'ધાન'–અનાજ.] વર્ષમાં એક જ પાક આપનારી જમીન

**એકધારિયો** પું. [જુઓ 'એક-ધારું +ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] એક બાજુ ધારવાળું સુતાર લોકોનું એક ઓજાર

**એકધારું** વિ. [સં. धारा+ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] અસ્ખલિત, અટકે નહિ તેવું, અતૂટ, સતત ચાલુ, 'કૉન્કૉમિટન્ટ' (કે. હ.) (૨) એક-સરખું, ફેરફાર વિનાનું [વર્તનાર

**એક-ધોયું** વિ. [જુઓ 'એક' દ્વારા.] એક જ વિચાર પ્રમાણે

**એક-ધ્યાન** વિ. [સં.] એક-ચિત્ત, એકાગ્ર, તલ્લીન

**એકધ્યેયી** વિ. [સં., પું.] જેને માત્ર એક જ લક્ષ્ય હોય તેવું. (૨) સમાન લક્ષ્ય કે હેતુવાળું

**એકધ્રુવી** વિ. [સં., પું.], -વીય વિ. [સં.] જેનો એક ધ્રુવ –'પોલ' હોય તેવું, એક જ ધ્રુવના આધારે કામ કરતું, 'યુનિ-પોલર'

**એક-નજર** સ્ત્રી. [+જુઓ 'નજર'-દૃષ્ટિ.] એક-દૃષ્ટિ, એક-વિચાર. (૨) એક જ આશય, એક જ હેતુ. (૩) બંને જણ સામસામું જોતાં બંનેની દૃષ્ટિનું એક થવાપણું

**એકનઠું** વિ. [સં. एक- निष्ठक- > પ્રા. एक्क-निट्ठअ-] એક જ ઠેકાણે એકઠું થઈ રહેલું. (૨) એકના ઉપર જ શ્રદ્ધા રાખનારું

**એક-નવમાંશ** (-માંશ) વિ. [+સં. नवम+अंश] કોઈ પણ પદાર્થ કે સંખ્યાના નવમા ભાગનું : ૧/૯

**એકનસિયું** વિ. [+જુઓ 'નસ' +ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **એકનસીલું** વિ. [+જુઓ 'નસ' + ગુ. 'ઈલું' ત.પ્ર.] (લા.) જે વસ્તુ કે વાત મન ઉપર લીધી તે મૂકે જ નહિ તેવું, જિદ્દી, હઠીલું, જક્કી, આગ્રહી

**એકનાદી** વિ. [સં, પું.] એક જ અવાજવાળું

**એકનાભિક** વિ. [સં] જે વક્રોનાં કે વર્તુળોનાં કેંદ્ર એક જ હોય તેવું, એક જ કેંદ્રવાળું. (ગ.)

**એક-નામ** વિ. [સં.] સમાન નામવાળું [હોય તેવું

**એકનાસારંધ્રી** (-રન્ધ્રી) વિ. [સં., પું.] નાકનું એક જ કાણું

**એક-નિશ્ચય** પું. [સં.] બદલાય નહિ તેવો ઠરાવ, દૃઢ નિશ્ચય. (૨) (લા.) સામાન્ય મળતાપણું

**એકનિશ્ચયી** વિ. [સં., પું.] દૃઢ નિશ્ચયવાળું, મક્કમ વિચારનું. (૨) (લા.) સરખા વિચારવાળું

**એકનિષ્ઠ** વિ. [સં] અનન્ય શ્રદ્ધાવાળું, એકમાં જ જેને સંપૂર્ણ શ્રદ્ધા-આસ્થા–વિશ્વાસ છે તેવું. (૨) નિમકહલાલ. (૩) અચળ, સ્થિર, દૃઢ

**એકનિષ્ઠ-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] એકનિષ્ઠ હોવાપણું

**એક-નિષ્ઠા** સ્ત્રી. [સં.] અનન્ય શ્રદ્ધા. (૨) નિમકહલાલી, વફાદારી

**એકનિષ્ઠિત** વિ. [સં.] એકનિષ્ઠાવાળું, એકનિષ્ઠ

**એકનેત્રી** વિ. [સં., પું.] એક આંખવાળું, એકાક્ષ

**એકનોંધી** (-નોંધી) વિ. [+જુઓ 'નોંધ' +ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જમે ખાતે બેઉ ન લખતાં એક નીચે બીજું એમ જમે ને ખાતેની નોંધ જેમાં થતી હોય તેવું ઠાંસિયાના પ્રકારનું 'સિંગલ એન્ટ્રી સિસ્ટમ'-વાળું (નામું)

**એક-પક્ષ** વિ. [સં] એક પાંખવાળું (પક્ષી). (૨) એક પક્ષવાળું, સમાન પક્ષનું

**એકપક્ષી** વિ. [સં., વિ.], -ક્ષીય વિ. [સં.] એક જ બાજુના વલણવાળું, એક-તરફી, 'એક્સ્-પાર્ટી'

**એકપગું** વિ. [+જુઓ 'પગ'+ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] એક પગ-વાળું. [-ગે (રૂ. પ્ર.) અધીરું, તલપાપડ થતું, અતિ આતુર, ખડે પગે તત્પર] [એક પડવાળું

**એકપટલી** વિ. [+જુઓ 'પટલ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.]

**એક-પદો** પું. [+જુઓ 'પદ' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] (લા.) કુસ્તીનો એક દાવ [પડવાળું, એક-પટલી

**એકપાડ્યું** વિ. [+જુઓ 'પડ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] એક

**એકપતિક** વિ. [સં.] એક જ સ્વામી-ધણી–માલિક હોય તેવું
**એકપતિકા** સ્ત્રી. [સં.] એક જ પતિ હોય તેવી સ્ત્રી
**એકપતિ-ત્વ** ન. [સં.], **એકપતિ-વ્રત** ન. [સં.] એક જ પતિને વફાદાર રહેવાની પ્રતિજ્ઞા કે વર્તન
**એકપત્નીક** વિ. [સં.] એક જ પત્નીને વફાદાર રહેનાર (પુરુષ)
**એકપત્નીક-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન., **એકપત્ની-તા** સ્ત્રી., ત્વ ન. [સં.] જુઓ 'એકપત્નીકપણું, 'મોનોગમી'
**એકપત્ની-વ્રત** ન. [સં.] એક જ પત્નીને વફાદાર રહેવાની પ્રતિજ્ઞા કે વર્તન [સ્થિતિ, એકપદ
**એકપદિક-તા** સ્ત્રી. [સં.] જેમાં માત્ર એક જ પદ હોય તેવી
**એકપદી¹** વિ. [સં., પું.] જેમાં એક પદ કે ચરણ હોય તેવું. (૨) એક પદવાળું, 'મોનોમિયલ'. (૩) જે કાવ્ય એક જ ગેય પદ(એકથી વધુ કડીઓ)વાળું હોય તેવું
**એક-પદી²** સ્ત્રી. [સં.] કેડી, એકદંડી [સત્વર, તત્કાલ
**એક-પદે** ક્રિ. વિ. [+ ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] એકાએક,
**એકપનિયું** વિ. [+ જુઓ 'પનો' + ગુ. 'ઇયું'.ત. પ્ર.] જેને એક જ પનો–પાટ હોય તેવું (સાડલો વગેરે, વચ્ચે સાંધાવાળા દોઢિયા પનાનું નહિ તેવું)
**એકપનું** વિ. [+ જુઓ 'પનો' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] એકપનિયું
**એક-પર, ૦ક** વિ. [સં.] એકનો જ માત્ર આશ્રય છે તેવું, એકમાં જ પરાયણ [હોવાપણું
**એકપર(૦ક)-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] એકમાં જ પરાયણ
**એકપરમાણુક** વિ. [સં.] એક પરમાણુવાળું (જેનો હવે ભાગ પડી શકે એમ નથી તેવું બારીક)
**એકપરિચ્છદી** વિ. [સં., પું.] એક જ ઢાંકણવાળું
**એક-પર્ણ** વિ., [સં.], **-ર્ણી** વિ. [સં., પું.] જે(વનસ્પતિ)-માં એક જ પાંદડું થાય છે તેવું
**એક-પંચમાંશ** (-પઞ્ચમાંશ) વિ. [+ સં. पञ्चम-अंश] કોઈ પણ પદાર્થ કે સંખ્યાના પાંચમા ભાગનું : ૧/૫
**એકપાઠી** વિ. [સં., પું.] એક જ વાર સાંભળવાથી કે વાંચવાથી યાદ રાખી બોલી જનારું
**એક-પાર્શ્વ** વિ. [સં.] જેમાં સજીવ આકૃતિનું ડાબું યા જમણું કોઈ પણ એક જ પડખું આલિખિત કે મુદ્રિત થયું હોય તેવું, 'પ્રોફાઇલ' (બ. ક. ઠા.)
**એકપુટી** વિ. [સં., પું.] જે ઔષધની તૈયારીમાં માત્ર શોધક દ્રવ્યનો એક જ પુટ આપવામાં આવ્યો હોય તેવું (ઔષધ)
**એકપુષ્પી** વિ. [સં., પું.] જે(વનસ્પતિ)ને માત્ર એક જ ફૂલ આવે તેવું. (૨) એક જ બીજકોશવાળું
**એકપેલી** વિ. [સં., પું.], **-લીય** વિ. [સં.] એક જ ભ્રૂણ છે તેવું, એક અંડવાળું, એકાંડી
**એકપેશીય** વિ. [સં.] એક પેશીવાળું
**એકપ્રકારી** વિ. [સં., પું.] એક જ પ્રકાર કે રીતનું
**એકપ્રભુ-ત્વ** ન. [સં.] એકહથ્થુ સત્તા
**એક-પ્રાણ** વિ. [સં.] કોઈ પણ બે કે વધુ વ્યક્તિના સ્નેહ-સંબંધનું ગાઢપણું હોય તેવું, જિગર-જાન, એક-જીવ, જાની
**એક-ફર્દ, -ર્દી** વિ. [ફા. યક્ + અર. ફર્દ્ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] એક પાનાવાળું. (૨) વર્ષમાં એક જ પાક થતો હોય તેવું (ખેતર)
**એકફસલી** વિ. [+ જુઓ 'ફસલ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] વર્ષમાં એક જ ફસલ (ઋતુ)–પાક આપે તેવું
**એકફાલી** વિ. [+ જુઓ 'ફાલ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] વર્ષમાં એક જ ફાલ આપે તેવું (વૃક્ષ વગેરે) [જોર
**એક-બલ(-ળ)** વિ. [સં.] એકત્રિત થયેલા બળવાળું, એક-
**એક-બલ્ય** વિ. [સં.] એક શક્તિવાળું, 'યુનિ-વેલન્ટ'
**એક-બળ** જુઓ 'એક-બલ'.
**એક-બહિર્ગોલ(-ળ)** વિ., પું. [સં.] એક બાજુએ બહાર પડતી ગોળ સપાટીવાળો કાચ, 'પ્લૅનો–કોન્વેક્સ લેન્સ'
**એક-બંધન** (-બન્ધન) વિ. [સં.] એકની સંયોજિત શક્તિવાળું, 'મોનેડ' [તાકી જાણનાર
**એકબાણી** વિ. [સં., પું.] એક જ બાણથી નિશાન આબાદ
**એક-બિંદુ, ૦ક** (-બિન્દુ,°ક) વિ. [સં.] એક જ બિંદુમાં થઈને પસાર થનારું, એક જ બિંદુમાં મળનારું, 'કૉન્કરન્ટ'. (ગ.)
**એકબિંદુગામિ-તા** (-બિન્દુ) સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] એક-બિંદુક હોવાપણું, 'કૉન્કરન્સ' (ગ.) [રન્ટ'. (ગ.)
**એકબિન્દુ-ગામી** (-બિન્દુ) વિ. [સં., પું.] એકબિંદુક, 'કૉન્ક-
**એકબિન્દુ-તા** (-બિન્દુ-) સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] એકબિંદુ-ગામિતા, 'કૉન્કરન્સ' (ગ.)
**એક-બીજ** વિ. [સં.] જે ફળમાં માત્ર એક જ બી થતું હોય તેવું, એક બી-વાળું, 'મૉનો-સ્પર્મસ' (વ.વિ.) [પરસ્પર
**એક-બીજું** વિ. [સં.+ જુઓ 'બીજું.'] અન્યોન્ય, માંહેમાંહેનું,
**એક-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] મત કે અભિપ્રાયની એકરૂપતા, એક-મતિ, એકમતી. (૨) વિ. સરખા મત કે અભિપ્રાયવાળું, સહમત, સરખા વિચારવાળું [થયેલું, 'હોમો-પ્લેસ્ટિક'
**એકબૈજિક** વિ. [સં.] એક જ બીજ કે પિંડમાંથી ઉત્પન્ન
**એક-ભક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] અનન્ય ભક્તિ. (૨) નિમકહલાલી, વફાદારી [પત્ની છે તેવો (પુરુષ)
**એક-ભાર્ય** વિ., પું. [+સં. भार्या, બ. વ્રી.] જેને એક માત્ર
**એક-ભાર્યા** સ્ત્રી. [સં.] પતિવ્રતા સ્ત્રી [કે વર્તન
**એકભાર્યા-વ્રત** ન. [સં.] એક જ માત્ર પત્ની હોવાની પ્રતિજ્ઞા
**એક-ભાવ** પું. [સં.] અનન્ય ભાવ, અનન્ય પ્રેમ. (૨) વિ. (લા.) (ગુ.) એક જ કિંમતનું (વારંવાર કિંમત નથી બદલતી તેવું.) (૩) સરખી કિંમતનું [પણું
**એકભાવ-તા** સ્ત્રી. [સં.] બધા તરફ સરખી લાગણી હોવા-
**એકભાવું** વિ. [જુઓ 'ભાવ'નો ગુ. અર્થ + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] એક જ ભાવ–કિંમત–મૂલ્યનું. (૨) સરખી કિંમતનું
**એક-ભાષા** સ્ત્રી. [સં.] અનેકભાષી રાષ્ટ્રમાં બધાના વ્યવહાર માટે સ્વીકારવામાં આવેલી યા પ્રચલિત ભાષા, 'લિંગ્વા ફ્રાન્કા' [આવતું ભોજન, એક-ટાણું
**એક-ભુક્ત** ન. [સં.] ચોવીસ કલાકમાં એક જ વાર કરવામાં
**એકભુક્ત-વ્રત** ન. [સં.] એક જ ટાણું ભોજન લેવાની પ્રતિજ્ઞા યા વર્તન
**એકભુજી** વિ. [સં.,પું.] એક હાથવાળું
**એક-ભોજન** ન. [સં.] જુઓ 'એક-ભુક્ત.'
**એકમ¹** પું. [સં. प्रथम-आदिम-पञ्चम વગેરેના સાદશ્યે શક્ય સં. *एकम > પ્રા. *एक्कम દ્વારા] એકથી વધુ આંકડાઓની સંખ્યામાં જમણા હાથે છેલ્લી સંખ્યા. (૨) પું., ન. [ગુ.]

પ્રમાણ તરીકે નક્કી કરેલું ચોક્કસ માપ કે કદ, 'યુનિટ'
**એકમ**[૨] (-મ્ય) સ્ત્રી. [સં. पञ्चमी सप्तमी अष्टमी વગેરેના સાદૃશ્યે સં. *एकमी > પ્રા. *एक्कमी દ્વારા શક્ય વિકાસ] હિંદુ વર્ષની પખવાડિયાંની પહેલી તિથિ, પ્રતિપદા, પડવો
**એક-મગ(-ગાં)** ક્રિ. વિ. ['મગ' કે 'મગાં' એ બેઉ 'બાજુ'-ની જેમ સ્વતંત્ર નામયોગી નથી. 'એક' 'આણી' 'પેલી' એ સર્વનામોની સાથે પ્રયોજાયેલ સાંભળવામાં આવે છે. સરખાવો એવાં 'ગમ' અને 'મેર' નામયોગી.] એક બાજુએ
**એકમ-ગણિત** ન. [+સં.] એકમ-રીતિ, 'યુનિટરી મેથડ'
**એકમજલી** વિ. [+ જુઓ 'મજલો' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] એક મજલા–માળવાળું, એકમાળી (મકાન કે વાહન)
**એક-મત** પું. [સં., ન.] સમાન મત, સમાન અભિપ્રાય, સર્વ-સંમતિ. (૨) (લા.) સંમતિ. (૩) વિ. સમાન મતવાળું
**એકમત-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] એકમતી
**એક-મતિ** સ્ત્રી. [સં.] એકબુદ્ધિ, સમાન વિચાર. (૨) વિ. સમાનબુદ્ધિ-વિચારવાળું. ('એક-મતિ' સ્ત્રી. માં 'સંમતિ'નો ભાવ નથી, જ્યારે નીચેના 'એક મતી'માં સંમતિનો ભાવ સ્પષ્ટ છે.)
**એકમતિયું** વિ. [+સં. 'મત' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] એક જ મતને વળગી રહેનારું, જિદ્દી, તંતીલું
**એકમતી** સ્ત્રી. [+ સં. 'મત' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] એક-મત હોવાપણું, સર્વ-સંમતિ, 'યુનેનિમિટી'
**એકમતીલું** વિ. [+ સં. 'મત' + ગુ. 'ઈલું' ત.પ્ર.] પોતાના જ મત કે અભિપ્રાયને વળગી રહેનારું, દુરાગ્રહી, એક-મતિયું, જિદ્દી, તંતીલું
**એક-મન** વિ. [સં. °मनस् ન., બ. વ્રી.] સરખા વિચારવાળું. (૨) એકમનું
**એકમનું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] સર્વત્ર સમાન ભાવ રાખનારું. (૨) દૃઢનિશ્ચયી
**એકમ-પદ્ધતિ** સ્ત્રી. [+ સં.] જુઓ 'એકમ-ગણિત.'
**એક-મય** વિ. [સં.] એકાત્મક, એકરૂપ, અનન્યતાવાળું એકાકાર
**એકમય-તા** સ્ત્રી. [સં.] એકાત્મક-તા
**એકમ-રીતિ** સ્ત્રી. [+ સં.] જુઓ 'એકમ-ગણિત.'
**એક-માત્ર** વિ. [સં.] ફક્ત એક જ, અનન્ય, 'સોલ,' 'એક્સ્ક્લ્યુઝિવ'
**એકમાત્રિક** વિ. [સં.] ઉચ્ચારણમાં એક માત્રા (હ્રસ્વ–સ્વરાત્મકતા) જેટલો સમય લેનારું. (પિં., સંગીત.)
**એકમાત્રી** વિ. [સં.,પું] મેળ-માત્રા ('વેલન્સી') એક જ હોય તેવું, 'મોનેડ' (ર.વિ.)
**એક-માન** વિ. [સં.] જેમાં પરિમાણની કિંમત કાઢવાની હોય છે તેવું ('એકમ-પદ્ધતિ' પ્રકારનું ગણિત)
**એકમાર્ગી** વિ. [સં., પું.], **-ર્ગીય** વિ. [સં.] આડીઅવળી પ્રાપંચિક બાબતોમાં માથું ન મારતાં અમુક એક જ રીતે જ વર્તનારું. (૨) નિખાલસ, સરળ, સીધું. (૩) એક જ દિશા તરફ જનારું. (રસ્તો 'એકમાર્ગી' હોય ત્યાં બતાવેલી દિશા તરફ વાહનો જઈ શકે, એ રસ્તે પાછાં વાળીને કે સામી બાજુથી વાહનોને આવવાની મનાઈ હોય છે.)
**એકમાર્ગી-પણું** ન. [+ગુ. 'પણું' ત.પ્ર.] એકાત્મકતા, 'મોનોટોની' (ર. મ.)
**એકમાળિયું** વિ. [+ જુઓ 'માળ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **એકમાળી** વિ. [+ જુઓ 'માળ' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] જેને એક જ માળ કે મજલો હોય તેવું (મકાન કે વાહન)
**એક-મુખ** વિ. [સં.] એક મોઢાવાળું. (૨) એક પ્રવેશ-દ્વારવાળું. [-ખે (રૂ. પ્ર.) મતભેદ વિના સૌ સાથે મળીને બોલતાં હોય એમ]
**એકમુખ-વિક્રય** પું [સં.] સરકાર તરફથી બાંધેલા ભાવે કરવામાં આવતું માલસામાન-ખાદ્યાદિ પદાર્થોનું વેચાણ
**એકમુખી** વિ. [સં., પું] જેમાં એક જ મોઢું હોય તેવું. (૨) જેને એક જ મુખ-દ્વાર હોય તેવું (મકાન). (૩) એક જ ફાંકાવાળું. (૪) એક જ દિશામાં જતું, 'યુનિટરી'. [૦ સત્તા (રૂ. પ્ર.) પોતાની મરજી પ્રમાણે ચલાવવામાં આવતો અધિકાર, સરમુખત્યારી]
**એકમુખું** વિ. [સં. + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'એકમુખી'.
**એકમુદ્ર** વિ. [+સં.બ. વ્રી. मुद्रा] એક જ જાતની છાપવાળું, સમાન છાપ કે આકૃતિવાળું
**એકમુલકી** વિ. [+ જુઓ 'મુલક' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] એક જ મુલક-દેશમાં રહેનારું, સમાન દેશવાસી
**એક-મૂઠ** (-ઠ્ય) ક્રિ.વિ. [+ જુઓ 'મૂઠ'.] (લા.) બધાંની સંમતિથી સર્વાનુમતે
**એક-મૂલ(-ળ)** વિ. [સં.] એક જ મૂળ કે ઉત્પત્તિસ્થાન-વાળું. (૨) જેને એક જ મૂળાડું હોય તેવું (વનસ્પતિ)
**એકમૂલિક** વિ. [સં.] એક જ મૂળ હોય તેવું (વનસ્પતિ). (૨) એક જ હાઇડ્રોજનનો પરમાણુ હોય તેવો (તેજાબ)
**એક-મૂલ્ય** ન. [સં.] નક્કી કરેલો ભાવ, નિશ્ચિત કિંમત. (૨) સ્થાયી એકમ, દૃઢ સંખ્યા. (૩) વિ. જેનો ભાવ બંધાયેલો હોય તેવું. (૪) સરખી કિંમતનું
**એક-મૂળ** જુઓ 'એક-મૂલ.'
**એકમેક** વિ. [સં. एकम्-एक > પ્રા. एक्कमेक्क, -પ્રત્યેક] એક-બીજું, અન્યોન્ય, પરસ્પરનું. (૨) એકની અંદર બીજું ભળી કે સમાઈ ગયું હોય તેવું, એકાત્મક, અનન્ય. (૩) ક્રિ. વિ. સેળભેળ, સંમિશ્રિત
**એકમેક-તા** સ્ત્રી. [+ સં., ત. પ્ર.] સંમિશ્રણ, ભેળસેળ
**એક-મેર** (-ર્ય) ક્રિ.વિ. [+ 'મેર' એ 'મગ' જેમ 'બાજુ'ના અર્થનું નામયોગી; જુઓ 'એક-મગ(ગાં)'.] એક બાજુ
**એક-મેળ** પું. [+ જુઓ 'મેળ'-] મેળ, સંવાદ, સુલેહ-સંપ, સંપ-સલાહ, (૨) વિ. પરસ્પર મેળ ખાય તેવું, સંવાદી, એકરૂપ, સંપીલું
**એક-મોવડિયો** વિ., પું. [+ જુઓ 'મોવડિયો'.] પૂરતી પછાટ વિનાનો એક મોઢું ઘડી શકાય તેવો પથ્થર
**એકર** પું. [અં.] ૪૮૪૦ ચોરસ વારનું માપ (જમીનનું)
**એકર-વિસ્તાર** પું. [+સં.] 'એકર'ને એકમ ગણી ગણવામાં આવતો ફેલાવો, 'એકરેજ'
**એકરંગિયું** વિ. [+ જુઓ 'રંગ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.], **એક-રંગું** વિ. [+ જુઓ 'રંગ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.) બરાબર મળી ગયેલું, એક-રસ, એક-સરખું
**એક-રસ** વિ. [+ સં.] (લા.) જુદાપણું ટળી જઈ એકપણે થઈ રહેલું, 'હાર્મોનિયસ' (હી. વ.). (૨) ગુલતાન, મશ-

ગૂલ, ઓતપ્રોત, એકાગ્ર, તન્મય ['હાર્મની'

**એકરસ-તા** સ્ત્રી. [સં.] એકરસ થવાપણું. (૨) સંપ, સુમેળ,

**એક-રંગ** (-રઙ્ગ) વિ. [સં. વળી ફા. 'યક્-રંગ્'], **-ગી** (-રઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] (લા.) એક-સરખા વિચારનું. (૨) મળતા સ્વભાવનું. (૩) સંપીલું. (૪) એક જ પ્રકારનું, 'મોનો-ટોનસ'

**એક-રાગ** પું. [સં.] (લા.) સુમેળ. (૨) વિ. જુઓ 'એક-રંગ'.

**એકરાગ-તા, એકરાગિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] એકરંગીપણું, એક-રાગ

**એકરાજ-શાસન** ન. [સં.], **એકરાજાધિપત્ય** [સં. एकराज + आधिपत्य] એક જ વ્યક્તિના હાથમાં રહેલી સત્તા, સરમુખત્યારી, 'મૉનાર્કી,' 'ડિક્ટેટર-શિપ'

**એકરાત્રિક** વિ. [સં.] એક રાત્રિ ચાલે તેટલું [હોય તેવું

**એકરાત્રિ-પરિમાણ** વિ. [સં.] એક રાત્રિની મુદત જેની

**એકરાર** પું. [અર. ઇક્રાર્] ઇકરાર, કબૂલાત. (૨) પ્રતિ-જ્ઞાપૂર્વક કરેલો અથવા લખાયેલો મજકૂર, કેફિયત, 'સ્ટેઇટ-મેન્ટ', 'ડેક્લેરેશન' [પ્રતિજ્ઞાપત્ર, 'એફિડેવિટ'

**એકરાર-નામું** ન. [+ જુઓ 'નામું.'] કબૂલાતનામું. (૨)

**એક-રાશ(-સ)** (-શ્ય, -સ્ય) વિ. [+ જુઓ 'રાશ'.] રૂપ ગુણ વગેરેમાં સરખું હોય તેવું, સમાન ગુણ-લક્ષણવાળું

**એકરાષ્ટ્રિય-તા** સ્ત્રી. **-ત્વ** ન. [સં.] એક જ રાષ્ટ્રના વતની હોવાપણું, સમાન-રાષ્ટ્રિયતા

**એકરીતિ-સેવન** ન. [સં.] કાર્યમાં કે વર્તનમાં એક જ જાતની રીત અથવા પદ્ધતિને વારંવાર અનુસરવાપણું, 'મૅનરિઝમ'

**એક-રૂખી, -ખું** વિ. [+જુઓ રૂખ' + ગુ. 'ઈ' અને 'ઉ'' ત.પ્ર.] (લા.) એક-ચિત્ત, તલ્લીન, એક-મનું

**એક-રૂપ** વિ. [સં.] લેશ પણ ભેદભાવ ન હોય તેવું, એકા-ત્મક, એક જ સ્વરૂપનું, 'યુનિફૉર્મ'

**એકરૂપ-તા, એકરૂપિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] એકાત્મકતા, અનન્યતા, 'યુનિફૉર્મિટી' (ચં.નં.), 'કન્સિસ્ટન્સી' (મ.ન.), 'મૉનોટોની' (ન.ભો.) (૨) સંવાદિતા, 'હોમોજિનિટી'

**એકરે(-રૈ)ખિક** વિ. [સં.] એક જ લીટી ઉપર આવેલું, એકરેખીય, 'કો-લિનિયર'. (૨) ન. એક જ સુરેખા ઉપર આવેલાં ત્રણ કે એનાથી વધારે બિંદુ

**એકરેખીય, એકરૈખિક** વિ. [સં.] એક જ રેખા ઉપર આવેલું, એકરૈખિક, 'કો-લિનીયર'

**એકલ** વિ. [સં. एक-क > અપ. *एक्कुल्ल (અપ. 'उल्ल' પ્ર.)] એકલું, એક જ, જોડી વિનાનું, અટૂલું. (૨) પું., ન. ફાટી ગયેલ અને એકલું ફરતું ડુક્કર. [૦ એકલ (રૂ. પ્ર.) છૂટું છૂટું] [(લા.) કુસ્તીનો એક દાવ

**એકલ-કૂટો** પું. [+ જુઓ 'કૂટવું' + ગુ. 'ઉ'' કૃ. પ્ર.]

**એકલક્ષિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] એક જ બાજુ લક્ષ્ય હોય એવી સ્થિતિ, 'સિંગલ-માઇન્ડેડનેસ' (ઉ.જો.)

**એકલક્ષી** વિ. [સં., પું.] એક જ બાજુ જેનું લક્ષ્ય છે તેવું (૨) સમાન લક્ષ્યવાળું [ધ્યેયનિષ્ઠ

**એકલક્ષ્ય-ગામી** વિ. [સં, પું.] એક જ લક્ષ્ય તરફ જનારું,

**એકલ-ખાઉં** વિ. [+ જુઓ 'ખાવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] બીજાઓને બાજુએ રાખી એકલું એકલું જ ખાનારું. (૨) (લા.) સ્વાર્થી, આપ-મતલબી

**એકલ-ગામી** વિ. [સં., પું.] એકલું ફરનારું, એકલ-ચર

**એકલગામું**[1] વિ. [+ જુઓ 'ગામ' + ગુ. 'ઉ'' ત. પ્ર.] એકાદ ગામનું ધણી

**એકલ-ગામું**[2] [+ સં. गम्‌નું *गाम શક્ય રૂપ + ગુ. 'ઉ'' ત. પ્ર.] એકલ-ગામી, એકલ-ચારી

**એક-લગું** વિ. [જુઓ 'લાગવું' + ગુ. 'ઉ'' કૃ. પ્ર.] એકને જ વળગી રહેનારું, એક-લગ્ન. (૨) સાથે-લગું

**એક-લગ્ન** વિ. [સં.] એકને જ વળગી રહેનારું. (૨) ન. એકપત્નીક-ત્વ, 'મૉનોગમી' (ર. વા.)

**એકલ-ચર** વિ. [+ સં.] એકલું ફરનારું, એકલ-ગામી

**એકલ-ચર્યા** સ્ત્રી. [+ સં.] એકલા જવાપણું, એકલા ફરવાપણું

**એકલ-ચારી** વિ. [+ સં., પું.] એકલ-ચર, એકલ-ગામી

**એક-લટું** (-ટ્ટું,-ઠ્ઠું) વિ. [જુઓ 'એક' દ્વારા.] એક-સામટું. (૨) ભેગ વિનાનું, ચોખ્ખે ચોખ્ખું

**એકલ-દૂ(-ડો, -દુ, -દો)કલ** વિ. [જુઓ 'એકલ', દ્વિર્ભાવ] તદ્દન એકલું, અટૂલું પડી ગયેલું

**એકલ-તળી** વિ. [+ સં. तली, પું.] એક જ તળિયાવાળું

**એકલ-તા** સ્ત્રી. [સં., પ્ર.] એકલા-અટૂલા રહેવાપણું, 'સેક્લ્યુઝન'

**એકલતારું** વિ. [+ જુઓ 'તાર' + ગુ. 'ઉ'' ત. પ્ર.] (લા.) એકલક્ષી. (૨) એકલપેટું. (૩) એકલું, સાથ વિનાનું

**એકલ-દશા** સ્ત્રી. [+ સં.] એકલવાયાપણું, એકલાપણું

**એકલદંડી** (-દણ્ડી) વિ. [સં., પું.] એકલું, સાથ વિનાનું

**એકલ-ધારિયો** જુઓ 'એક-ધારિયો'.

**એકલપંગી** (-પઙ્ગી) સ્ત્રી. [+ સં. पङ्गु + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] (લા.) વરસાદનો અક્કેક છાંટો બે ચાર કલાક સુધી પડ્યા કરવાપણું

**એકલપંડું(પણ્ડું)** વિ. [+ જુઓ 'પંડ' + ગુ. 'ઉ'' ત. પ્ર.] પોતાની જાતનો જ માત્ર વિચાર કરનારું, સ્વાર્થી, આપ-મતલબી [માર્ગ

**એકલ-પંથ** (-પન્થ) પું. [+ જુઓ 'પંથ'.] સાથ વિનાનો

**એકલપંથી, -થું** (-પન્થી, -ન્થું) વિ. [+ ગુ, 'ઈ' અને 'ઉ'' ત. પ્ર.] સાથ વિનાના માર્ગ ઉપર એકલું જનારું

**એકલપીઠું** વિ. [જુઓ 'પીઠ' -બજાર + ગુ. 'ઉ'' ત. પ્ર.] જેનો બજારમાં કોઈ હરીફ ન હોય તેવું, બિન-હરીફ

**એકલપેટું** વિ. [+ જુઓ 'પેટ' ગુ. 'ઉ'' ત. પ્ર.] પોતાના પેટની પડી છે તેવું, કેવળ સ્વાર્થી, આપ-મતલબી

**એકલપેટાઈ** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] સ્વાર્થમયતા, આપ-મતલબીપણું

**એકલ-બારી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'બારી'.] જેમાંથી એકાદ માણસ માંડ નીકળી શકે તેવી બારી

**એકલબારું** વિ. [+ જુઓ 'બાર'=બારણું + ગુ. 'ઉ'' ત. પ્ર.] જેને નીકળવાનું એક જ બારણું હોય તેવું (મકાન)

**એકલ-મલ્લ(-લ)** વિ., પું. [+ સં. मल्ल] જેની સાથે હરીફાઈમાં કોઈ ઊતરી ન શકે તેવો (મલ્લ). (૨) પું. ઘણો

જબરો માણસ

**એકલ-મૂઠિયું, એકલ-મૂઠું** વિ. [+ જુઓ 'મૂઠી' + ગુ. 'ઇયું'-'ઉં' ત.પ્ર.] જુઓ 'એકલ-પીઠું'.

**એકલ-રામ** પું. [+ સં.] (લા.) બાઇડી છોકરાં વિનાનો એકલો પુરુષ

**એકલ-વડિયું** જુઓ 'એક-વડિયું'.

**એકલવાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'એકલવાયું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] એકલી અટૂલી સ્ત્રી કે પશુ-પક્ષીની માદા. (૨) જેની એક બાજુ ઊંચી હોય તેવી ગાડાવટ-ચીલો. (૩) સોનીનું એક સાધન

**એકલ-વાયું** વિ. [સં. °વાહિક- > પ્રા. °વાહિઅ-] એકલું-અટૂલું ચાલ્યું જતું, એકલું પડી ગયેલું. (૨) સહાયમાં કોઈ ન હોય તેવું

**એકલ-વાસ** પું. [+ સં.] એકલા રહેવાપણું

**એકલવાસી** વિ. [સં., પું.] એકલું જ માત્ર વાસ કરીને રહેલું [ફરવાપણું

**એકલ-વિહાર** પું. [+ સં.] એકલું વિહરણ, એકલું

**એકલવિહારી** વિ. સં., પું.] એકલું ફરનારું, એકલ-ચારી

**એકલ-વીર** પું. [+ સં.] યુદ્ધમાં એકલો લડનારો યોદ્ધો

**એકલપેણું** (-વેણું) વિ. [+ જુઓ 'વેણ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.], -ણીલું (-વેણીલું) [+ ગુ. 'ઈલું' ત.પ્ર.] કીધી-લીધી વાત ન મૂકનાર

**એકલ-શૂ(-સૂ)ર, ૦હું, એકલ-શૂ(-સ)રિયું, એકલ-શૂ(-સૂ)રું,** વિ. [+ સં. 'શૂર' + ગુ. 'હું', 'ઇયું' 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] એકલ-વીર (૨) (લા.) સોબત વિનાનું. (૩) એકલપેટું, સ્વાર્થી ['એકલ-ડૂકલ'.

**એકલ-સેકલ** વિ. [જુઓ 'એકલ' દ્વિર્ભાવ.] જુઓ

**એકલ-સોયું** વિ. જુઓ 'એકલ-શૂરું.'

**એકલહથ, -થુ, -થું, -હથ, -હથુ, -હથું** વિ. [સં. हस्त(०क)- > પ્રા. हत्थ(०अ-) દ્વારા + ગુ. 'ઉ'-'ઉં' ત. પ્ર.] એક જ માણસના હાથમાં હોય તેવું, એકસત્તાક

**એકલ-હારી** વિ. [+ સં. आहारીમાં 'આ'નો લોપ, પું.] એક વખત આહાર કરનારું. (જૈન.)

**એકલંગા** (-લઙ્ગા) પું. [+ ઉર્દૂ 'લિંગ'=પગ], -ગી (-લઙ્ગી) પું. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કુસ્તીનો એક દાવ

**એકલંતરસો** (-લન્તર-સો) વિ. [+ સં. एकोत्तर- > પ્રા. एक्कोत्तर+જુઓ 'સો'.] આંકના ઘડિયામાં એકસો એક : ૧૦૧

**એકલિયું** વિ., ન. [જુઓ 'એકલ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] એક જ માણસ સૂઈ શકે તેવું ગોદડું કે નાનું ગાદલું. (૨) (૨) ખેતીના કામનું નાનું સાંતીડું. (૩) જેમાં માત્ર એક સાંતીનો પાક રાખવામાં આવે તેવું ખળું

**એકલિયો** વિ., પું. [જુઓ 'એકલિયું'.] (લા.) સ્વામિનારાયણ-સંપ્રદાયનો પાળો (એ એકલો પ્રવાસ કરી શકે છે માટે). (૨) ચરખાની એક જાત

**એક-લિંગ(૦જી)** (-લિઙ્ગ-)પું., બ. વ. [સં. + ગુ. 'જી' માનાર્થે] મેવાડ(રાજસ્થાન)માં ઉદેપુર નજીકના મહાદેવ (ગેહલોત રાજપૂતો અને મેવાડા બ્રાહ્મણોના કુલદેવ). (સંજ્ઞા.)

**એકલિંગી** (-લિઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] જેમાં એક જ જનનેંદ્રિય હોય તેવું (ફૂલની એક જાત). (૨) પોતાની અંદરથી નવું ઉત્પન્ન કરવાની શક્તિવાળું, અંતર્વર્ધિષ્ણુ

**એકલું** વિ. [સં. एक्क- > અપ. *एक्कुल्ल-] એક માત્ર હોય તેવું, એકલ, એકાકી, અટૂલું. (૨) અલગ પડી ગયેલું, જુદું થઈ ગયેલું. (૩) માત્ર, ખાલી, 'બેર'. [૦પડવું (રૂ.પ્ર.) સાથ વિનાના થવું, મદદ વિનાના થવું. -લે પંડે, (-પણ્ડે), -લે હાથે (રૂ. પ્ર.) મદદ વિના]

**એકલું-એકલું, એકલું-અટૂલું, એકલું-સેકલું** વિ. [જુઓ 'એકલું', દ્વિર્ભાવ] તદ્દન એકલું

**એકલોહિયું** વિ. [+ જુઓ 'લોહી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] એક જ લોહીનું, એક જ વંશનું. (૨) (લા.) જિગરજાન

**એક-વગું** વિ. [+ જુઓ 'વગ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] એક બાજુ હોય તેવું. (૨) સામટું, એકજથ્થે રહેલું. (૩) ઓચિંતું

**એક-વચન** ન. [સં.] અફર બોલ. (૨) એક જ વસ્તુ-ક્રિયા-ગુણ-ભાવનો બોધ કરનારું પદ. (વ્યા.)

**એકવચની** વિ. [સં., પું.] બોલ્યા પછી એને પાળનારું. (૨) ખરું, સાચું. (૩) એકવચન બતાવનારું. (વ્યા.)

**એક-વટ** વિ. [+ જુઓ 'વટ'.] વટવાળું, ટેકીલું. (૨) સત્યવાદી, પ્રામાણિક [એકવડું

**એકવડ** વિ. [સં. एक-पुट > પ્રા. एक्क-वुड] એક પુટવાળું,

**એકવડિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] પાતળા બાંધાનું, સુકલકડિયું, એકલવાડિયું. (૨) એકવડું

**એકવડું** (એક'વડું) વિ. [સં. एकपुटक- > પ્રા. एक्कवुडअ-] એક પુટવાળું, એક વીંટાવાળું, એક પડવાળું. [૦ પંત્યાળું (-પન્ત્યાળું) (રૂ. પ્ર.) બધા ભાગીદારોની મૂડી સરખી મુદત માટે રોકાઈ હોય તેવો સહિયારો વેપાર કે વહીવટ]

**એકવત્** ક્રિ. વિ. [સં.] એકાત્મકતાથી, એકરૂપતાથી, અનન્યતાથી

**એકવર્ગી** વિ. [સં., પું.], -ગીય વિ. [સં.] એક જ વર્ગ કે જાતિનું. (૨) જેમાં માત્ર એક જ અવ્યક્ત પદ હોય તેવું. (ગ.)

**એક-વર્ણ** વિ. [સં.], -ર્ણી વિ. [સં., પું.] સમાન રંગવાળું. (૨) સમાન વર્ણ કે જાતિનું. (૩) ન્યાત-જાતનો જેમાં ભેદ નથી તેવું, એકસરખું. (૪) જેમાં એક જ ધ્વનિઘટક છે તેવું, એકાક્ષરી. (વ્યા.)

**એકવર્ષીય** વિ. [સં.] એક વર્ષના સમયનું, એકવર્ષનું

**એક-વસ્ત્ર** વિ. [સં.], -સ્ત્રી વિ. [સં., પું.] એક માત્ર લૂગડું અંગ ઉપર છે તેવું, એકવસ્ત્રવાળું

**એકવાક્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] જુદે જુદે સ્થળેથી આવેલા મત-અભિપ્રાય-અર્થ વગેરેનું તદ્દન સરખાપણું-તદ્દન સમાનતા, સમાનાર્થતા, 'હાર્મની'. (૨) સમન્વય, એકીભાવ. (૩) મેળ હોવાપણું 'કન્સિસ્ટન્સી'

**એકવાઘિયું** વિ. [+ જુઓ 'વાઘ'=લગામ + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] લગામ ખેંચવાથી માત્ર એક જ બાજુ વળે તેવું (બીજી બાજુ કદી ન વળે તેવું ઘોડું)

**એકવાર-કું** વિ. [+ જુઓ 'વાર' સ્ત્રી. વારો, ફેરો + ગુ. 'કું' ત. પ્ર.] પહેલી વારનું

**એકવારિયું[1]** વિ. [+ જુઓ 'વાર' સ્ત્રી. વારો, ફેરો + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] એકવારકું. (૨) ન. એક વાર ખાંડેલી ગર, કરડ

**એકવારિયું[૨]** વિ. [+ જુઓ 'વાર' પું. ત્રણ ફૂટનું માપ + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] એક વારના માપના પનાનું (ધોતિયું વગેરે)

**એક-વારું** વિ. [+ ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] જુઓ 'એકવાર-કું',

**એકવાર્ષિક** વિ. [સં.] એકવર્ષીય, એક વર્ષની મુદતનું. (૨) વર્ષ દરમ્યાન એક જ વાર પ્રસિદ્ધ થતું (સામયિક કે અન્ય પ્રકાશન)

**એક-વાસા** પું. [+ °वासस्, પ. વિ., એ. વ. °वासाः] એક વસ્ત્રધારી સાધુ. (૨) એક પ્રકારનો દિગંબર જૈન સાધુ

**એકવિદ્યાશાખીય** વિ. [સં.] જેમાં એક જ વિદ્યા શીખવવામાં આવે છે તેવું, 'યુનિ-ફૅકલ્ટી'

**એક-વિધ** વિ. [+ સં. विधा, બ. વ્રી.] એક જ પ્રકારનું, વિવિધતા વિનાનું. (૨) એકધારું

**એકવિધ-તા** સ્ત્રી. [સં.] એક જ પ્રકાર હોવાપણું, વિવિધતાનો અભાવ, 'મોનોટોની'

**એકવિષયક** વિ. [સં.], **એકવિષયી** વિ. [સં., પું.] એક જ વિષય ધરાવતું, કોઈ એક જ વિષય ઉપરનું. (૨) સમાન વિષયવાળું.

**એક-વીતી-નું** વિ. [+ 'વીતવું'-પસાર થવું + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ, + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + ગુ. છઠ્ઠી વિભક્તિના અર્થનો 'નું' અનુગ] એક જ વાર બન્યું હોય તેવું– બને તેવું (-યાતનું જમણ)

**એકવીસ(-શ)** વિ. [સંખ્યા સં. एक-विंशति > પ્રા. एक्कवीस] વીસ અને એક : ૨૧ [પહોંચેલું

**એકવીસ(-શ)-મું** વિ. [+ ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] ૨૧ની સંખ્યાએ

**એકવીસા** પું., બ. વ., **-સાં** ન., બ. વ. એકવીસના આંકનો ઘડિયો–પાડો [અને એકવીસ : ૧૨૧

**એકવીસાં-સો (-સો)** વિ. [+ જુઓ 'સો'.] ઘડિયામાં એકસો

**એકવૃત્ત-બિંદુ (-બિન્દુ)** ન., બ. વ. [સં.] એક જ વર્તુળના પરિધ ઉપર આવેલાં બિંદુ, 'કૉન્સીક્‌લિક પૉઇન્ટ્સ'. (ગ.)

**એકવૃત્ત-સ્થ** વિ. [સં.] એક જ વર્તુલ ઉપર આવેલું, એકચક્રીય, 'કૉન્સીક્‌લિક'. (ગ.)

**એક-વૃંદ (-વૃન્દ)** ન. [સં.] ગળાના સત્તર રોગોમાંનો એક રોગ

**એકવેણિયું (-વેણિયું)** વિ. [+ સં. वेणी + ગુ. 'ઇયું' ત પ્ર.] આગળી બારસાખ ન હોય તેવું એક બાજુ એક જ વેણીને લગાવેલું (બારણું)

**એકવેણીલું (-વૅણીલું)** વિ] વિ. [+ જુઓ 'વેણ' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] એકવેણ-વચનવાળું, એકવચની, બોલ્યું પાળનારું. (૨) લીધી વાત ન મૂકે તેવું, મમતી, હઠીલું, જિદ્દી

**એક-વ્યક્તિ** વિ. [સં.] જેમાં એક જ માણસ નિમાયેલ હોય કે છે તેવું ('પંચ' વગેરે) [ખ્યાલ આપનારું

**એકવ્યક્તિ-વાચક** વિ. [સં.] એક જ જડ કે ચેતન દ્રવ્યનો

**એકવ્યવસાયી** વિ. [સં., પું.] એક સરખો–સમાન ધંધો કરનારું

**એકવ્રતી** વિ. [સં., પું.] દૃઢ વ્રતવાળું, દૃઢ પ્રતિજ્ઞાવાળું

**એક-શફ** વિ. [સં.], **-ફી** વિ. [સં., પું.] આખી એક ખરીવાળું ('પશુ' ઘોડો વગેરે), એકખુરી

**એકશયન-ભાગિની** સ્ત્રી. [સં.] એક જ શય્યામાં સૂવાનો અધિકાર ધરાવતી ધર્મપત્ની

**એકશરણી** વિ. [સં., પું.] જેને કોઈ પણ એકનો આશ્રય છે તેવું, અનન્યાશ્રયી

**એક-શાખ, -ખક** વિ. [સં.] જેને વેદની સમાન શાખા છે તેવું

**એકશાટિક** વિ. [સં.] સાંધા વિનાનું એક પોત છે તેવું ('ધોતિયું' ફાળિયું' 'સાડી' વગેરે)

**એક-શાસન** ન. [સં.] સરમુખત્યારી રાજ્ય-અમલ, એકહથ્થુ સત્તાવાળી રાજ્યપદ્ધતિ, 'મૉનાર્કી' (૨) વિ. એકહથ્થુ સત્તાવાળું, સરમુખત્યારીવાળું, 'ડિક્‌ટેટોરિયલ'

**એકશાસ્તી** વિ. [સં. પું.] એકહથ્થુ સત્તાવાળું, 'ડિક્‌ટેટોરિયલ'

**એક-શિખ** વિ. [સં.] એક સગ–વાટવાળું

**એકશૂલી** વિ. [સ, પું.] એક કાંટા-વાળું

**એક-શૃંગ (-શૃઙ્ગ)** વિ. [સં.], **-ગી (-શૃઙ્ગી)** વિ. [સં., પું.] એક શિખરવાળું. (૨) એક શિંગડાવાળું

**એક-શેષ** વિ. [સં.] જેમાં છેડે એક વધે તેવું. (૨) વિ., પું. દ્વંદ્વ સમાસનો એક ભેદ (કે જેમાં બે શબ્દોમાંથી સ્ત્રીલિંગ શબ્દનો લોપ થયે પુંલિંગ શબ્દ સં. માં દ્વિ. વ.માં આવી રહે છે; જેમકે माता च पिता च=पितरौ. ગુ. માં આવો સમાસ નથી બચ્યો.) (વ્યા.)

**એકશ્રુતિ, ૦ક** વિ. [સં.] જેમાં એક જ અક્ષર– 'સિલેબલ' છે તેવું (એ શબ્દ પણ હોય અને વાક્ય પણ હોય; જેમકે 'જા' આ એકલો; સાથે સ્વર પણ હોઈ શકે, વ્યંજનવાળો પણ; જેમકે 'આ' 'જા' 'સ્ત્રી' 'જૂ' વગેરે).' મૉનોસિલેબિક'. 'સિન્ટેક્ટિકલ'. (વ્યા.)

**એકશ્રુતિ(૦ ક)-તા** સ્ત્રી. [સં.] એકસ્વરતા, 'મૉનોટૉની'

**એક-સટ** વિ. [+ જુઓ 'સટ'–અં. 'સેટ'] એક જ પ્રકારના જથ્થાનું

**એક-સઠ (-ઠ્ય)** વિ. [સં. एक-षष्टि > પ્રા. एक्कसट्ठि] સાઠ ને એક : ૬૧ [સંખ્યાએ પહોંચેલું

**એકસઠ-મું (-ઠ્ય-મું)** વિ. [+ ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] એકસઠની

**એકસઠિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] એકસઠમા વર્ષમાં પહોંચેલું

**એકસત્તાક** વિ. [સં.] જ્યાં એકહથ્થુ સત્તા–અધિકાર છે તેવું, સરમુખત્યારીવાળું

**એકસત્તા-વાદ** પું. [સં.] એકહથ્થુ રાજ્યસત્તા હોવી જોઇયે એ પ્રકારનો મત-સિદ્ધાંત, સરમુખત્યારી

**એકસત્તાવાદી** વિ. [સં, પું.] એકસત્તા-વાદમાં માનનારું

**એકસદો** પું. બોંતેર નંગનું માપ

**એક-સમન્વિત** વિ. [સં.] એકઠું થયેલું, એકઠું રહેલું, એકત્રિત

**એક-સરખું.** વિ. [+ જુઓ 'સરખું'.] રૂપ ગુણ વગેરેમાં સમાન. (૨) એકધારું, અખંડિત, ચાલુ

**એકસરી[૧]** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'સર'–'સેર' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય] એક સરવાળી માળા કે કંઠી, એકાવળ હાર

**એકસરી[૨], -રું** વિ. [+ જુઓ 'સર'–'સેર + ગુ. 'ઈ'-'ઉ' ત. પ્ર.] એકસર-સેરવાળું

**એક-સંધિ (-સન્ધિ)** વિ. [સં.] જેમાં એક માત્ર સાંધો છે તેવું (વસ્ત્ર). (૨) જેમાં સાંધો નથી તેવું સળંગ, આખું

**એક-સંપ (-સમ્પ)** પું. [+ જુઓ 'સંપ'.] એકબીજા સાથે હળીમળીને રહેવાપણું, ઐક્ય, એકતા. (૨) વિ. આપસ આપસ ભેદભાવ નથી તેવું, પરસ્પર વિચારભેદ કે શત્રુતા નથી તેવું

**એકસંપી[1]** (-સમ્પી) સ્ત્રી. [+ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] સંપીલા હોવાપણું
**એકસંપી[2]** (-સમ્પી) વિ. [+ ગુ. 'ઈ' વિ., ત. પ્ર.], **-પીલું** (-સમ્પીલું) વિ. [+ ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] બધા મળી એક જ અવાજ કે અભિપ્રાય આપે તેવું, 'કૉન્સર્ટેટ' [રહેલું
**એક-સંસ્થ** (-સંસ્થ) વિ. [સં.] એક જ સ્થાનમાં કે વ્યક્તિમાં
**એક-સાથ, -થે** ક્રિ.વિ. [+ જુઓ 'સાથ' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] સૌ સંઘાતમાં મળીને, એકસાથે, 'એન-બ્લૉક.' (૨) એકી વખતે
**એક-સાન** વિ. [ફા. 'યક્-સાન્'-એક રિવાજ, ચાલ, રીત, પ્રકાર, આકાર, મળતાપણું] એકાકાર, એકરૂપ, એકસરખું. (૨) ધ્યાનમાં એકચિત્તવાળું, એકતાર
**એક-સામટું** વિ. [ + જુઓ 'સામટું'.] એકી સાથે બધું
**એક-સાલી** વિ. [ + જુઓ 'સાલ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] એક-વાર્ષિક, એકવર્ષીય, વર્ષમાં એક જ વાર થતું
**એક-સાં** જુઓ 'એકસાન'.
**એક-સૂત્ર** વિ. [સં.] સીધી દોરીમાં આવેલું, સળંગ
**એક-સૂરે** વિ. [+ જુઓ 'સૂર'], **-રું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.) એકસરખો મત ધરાવનારું, સમાન મત ધરાવનારું
**એક-સેરું** વિ. જુઓ 'એક-સરું'.
**એક-સો** (-સો) વિ. [ + જુઓ 'સો'.] પૂરા સો : ૧૦૦
**એકસ્તરી** વિ. [સં., પું.], **-રીય** વિ. [સં.] એક જ થરવાળું
**એક-સ્થ** વિ. [સં.] એક સ્થળમાં કે એક વ્યક્તિમાં રહેલું, 'યુનિટરી' [રહેલું, 'યુનિટરી' (જ. ભ.)
**એકસ્થાની** વિ. [સં., પું.], **-નીય** વિ. [સં.] એક જ સ્થાનમાં
**એક-સ્થિત** વિ. [સં.] જુઓ 'એક-સ્થ'. [વગેરે જંતુ)
**એકસ્નાયુક** વિ. [સં.] એક જ સ્નાયુવાળું (અળસિયાં
**એકસ્વરી** વિ. [સં., પું.] જેમાં એક માત્ર સ્વર- 'સિલેબલ' છે તેવું, એકશ્રુતિક, 'મોનો-સિલેબિક', 'સિન્ટેક્ટિકલ'
**એકહથુ,-થું,-ચ્થુ,-ચ્થું** વિ. [ + સં. हस्तक- > પ્રા. हत्थअ-] એક જ માણસના હાથમાં રહેલું. (૨) એક જ માણસની સત્તા નીચે થયેલું
**એક-હરી** સ્ત્રી. [હિં.] કુસ્તીનો એક દાવ [સરમુખત્યારી
**એકહસ્તાધિકાર** પું. [+ સં. अधिकार] એકહથુ સત્તા,
**એકંદર** (-એકન્દર), **-રે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'એક' દ્વારા.] કુલ સરવાળે, બધું મળીને, એકસામટું લેતાં, 'ગ્રોસ'. (૨) બધી બાબતનો વિચાર કરીને, 'ક્યુમ્યુલેટિવ' [એકું
**એકા** પું., બ.વ., **-કાં** ન., બ.વ. 'એકું'નો ઘડિયો-પાડો-આંક,
**એકાઈ** સ્ત્રી. [ + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] એકપણું, એકતા. (૨) સંપ, મેળ [વ્યક્તિનું હિસાબનું ખાતું
**એકાઉન્ટ** (-ઉણ્ટ) પું. [અં.] હિસાબ. (૨) બૅંકમાં રહેલું
**એકાઉન્ટન્ટ** (-ઉણ્ટણ્ટ) પું. [અં.] હિસાબ રાખનાર, હિસાબ-નવીસ, નામાખાતાનો અધિકારી [સર્વોચ્ચ અમલદાર
**એકાઉન્ટન્ટ-જનરલ** ('') પું. [અં.] કેંદ્ર કે રાજ્યનો હિસાબી
**એકાએક** ક્રિ. વિ. [ફા. 'યક્-આ-યક્'] ઓચિંતું, અચાનક, અણધાર્યું, 'એબ્રપ્ટ્લી'
**એકાકાર** વિ. [ સં. एक + आकार, બ. વ્રી.] એક આકાર-ઘાટ-સ્વરૂપાત્મક, 'કન્સિસ્ટન્ટ.' (૨) સેળભેળ, સંમિશ્રિત
**એકાકાર-તા** સ્ત્રી. [સં.] એકાકાર હોવાપણું, 'કન્સિસ્ટન્સી'
**એકાકારું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] એકાકાર, અભિન્ન 'કન્સિસ્ટન્ટ'
**એકાકિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] એકાકીપણું, એકલવાયાપણું
**એકાકિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] એકલી પડી ગયેલી (સ્ત્રી)
**એકાકિ-વિહાર** પું. [સં.] એકલાનું હરવું-ફરવું એ, એકલું વિચરવું એ
**એકાકી** વિ. [સં., પું.] એકલું. (૨) (લા.) નિરાધાર
**એકાક્ષ** વિ. [સં. एक+अक्षि; બ. વ્રી.માં अक्ष], એકાક્ષી, એક આંખવાળું, કાણું
**એકાક્ષક** વિ. [ + સં. अक्ष-क] જે વકો કે ચકોની ધરી એક એટલે કે સમાન છે તેવું
**એકાક્ષર** પું. [સં. एक + अक्षर ન.] એક અક્ષર, એક સ્વર, એક શ્રુતિ, 'વન સિલેબલ'. (૨) એક વર્ણ- એ સ્વર પણ હોય કે વ્યંજન પણ હોય, એક ધ્વનિઘટક, 'વન ફોનીમ'
**એકાક્ષર-મંત્ર** (-મન્ત્ર) સ્ત્રી. [સં.] એક અક્ષરની પાડેલી છાપ, 'મોનોગ્રામ'. (૨) ૐ-કાર
**એકાક્ષરી** વિ. [સં., પું.] જેમાં એક અક્ષર કે શ્રુતિ-સ્વર હોય છે તેવું, 'મોનો-સિલેબિક'. (૨) એકવર્ણી
**એકાક્ષી[1]** વિ. [સં. एकाक्ष + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] જુઓ 'એકાક્ષ'.
**એકાક્ષી[2]** વિ. [સં., પું.] એક ધરીવાળું
**એક્-ગાડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'એક્કો' + 'ગાડી'.] એક ઘોડા કે બળદની ગાડી, ટાંગો. (૨) (લા.) હાલારમાં રમાતી એક રમત, ખોડી-ખમચી
**એકાગ્ર** વિ. [સં. एक + अग्र] એક જ બિંદુ ઉપર ચોંટાડેલી નજર-વાળું. (૨) એક-ચિત્ત, એક-ધ્યાન, તલ્લીન, એકલક્ષી
**એકાગ્ર-ચિત્ત** વિ. [સં.] એક-ચિત્ત, એક-ધ્યાન, તલ્લીન
**એકાગ્ર-તા** સ્ત્રી. [સં.] એકાગ્રપણું, 'ડાયરેક્ટ્-નેસ' (ડો. માં.)
**એકાગ્રહ** પું. [સં. एक + आग्रह] સબળ આગ્રહ, અત્યાગ્રહ
**એકાચ્** વિ. [સં. 'एक + अच्' પાણિનિએ સ્વીકારેલી સ્વર-સંજ્ઞા] જેમાં એક સ્વરોચ્ચારણ છે તેવું, એકાક્ષરી
**એકાચાર** પું. [સં. एक+आचार] એકસરખો આચાર-વ્યવહાર, એકસરખી રીતભાત
**એકાચારી** વિ. [સં., પું.] એકસરખું વર્તન ધરાવનારું, બીજાની સાથે રહી એકસરખો આચાર પાળતું
**એકા-જૂતે** ક્રિ. વિ. [સં. + एक જુઓ 'જૂતવું' + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.], **એકા-જૂથે** ક્રિ. વિ. [ + જુઓ 'જૂથ' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] (લા.) સંયુક્ત રીતે જોડાઈને, એક સમૂહમાં મળીને, સાથેલગું
**એકાણું,-ણું** વિ. [સંખ્યા; સં. एक-नवति > પ્રા. एक्कणवइ-ગુ. માં વિકલ્પે આગંતુક અનુનાસિક ઉચ્ચારણ] નેવું અને એક : ૯૧ [સંખ્યાએ પહોંચેલું
**એકાણુ(-ણું)-મું** વિ. [ + ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] એકાણુની
**એકાતપત્ર** વિ. [સં. एक + आतप-त्र] એકચ્છત્ર, ચક્રવર્તી, સર્વોપરિ સત્તાવાળું (રાજ્ય)
**એકાતીત** વિ. [સં. एक + अतीत] એકની સંખ્યાને પણ વટાવી ગયેલું (બ્રહ્મ, પરમાત્મ-તત્ત્વ). (વેદાંત.)
**એકાત્મ, ૦ક** વિ. [સં. आत्मन्, ० क] અનન્ય-આત્મરૂપ, એક-રૂપ, એક-સ્વરૂપ, અનન્યાત્મક. (વેદાંત.)

**એકાત્મ-જ્ઞાન** ન. [સં.] જડ ચેતન સમગ્ર સૃષ્ટિ એક-રૂપ છે એવી સમઝ, સર્વાત્મ-ભાવ, બ્રહ્મ-જ્ઞાન. (વેદાંત.)
**એકાત્મ(૦ક)-તા** વિ. [સં.] એકાત્મપણું, (૨) એકીકરણ, સંવિત્તિ, 'ઇન્ટિગ્રેશન'
**એકાત્મ-ભાવ** પું. [સં.] જુઓ 'એકાત્મ-જ્ઞાન.'
**એકાત્મ-વાદ** પું. [સં.] જડ ચેતન સમગ્ર સૃષ્ટિ એક પરમ તત્ત્વરૂપ છે એવો બ્રહ્મૈક્યનો મત-સિદ્ધાંત, સર્વાત્મ-વાદ, અખંડ બ્રહ્મવાદ. (વેદાંત.)
**એકાત્મવાદી** વિ. [સં., પું.] એકાત્મ-વાદમાં માનનારું
**એકાત્મ-સંબંધ** (-સમ્બન્ધ) પું. [સં. एक + आत्मन्-संबन्ध] અભેદ-ભાવ, તદાત્મકતા, તાદાત્મ્ય
**એકાદ** વિ. [સં. एक + अर्ध > પ્રા. अद्ध > જૂ. ગુ. 'આધ' દ્વારા-એક અડધું] (લા.) આશરે એક, એકાદું, એકાધ
**એકાદશ** વિ. [સંખ્યા; સં.] દસ અને એક, અગિયાર : ૧૧. (૨) અગિયારમું
**એકાદશા** સ્ત્રી. [સં. एकादशाह, પું.] -શાહ પું. [સં.] મરણ પછીનો ૧૧મો દિવસ. (૨) એ દિવસે કરાતી શ્રાદ્ધક્રિયા
**એકાદશી** સ્ત્રી. [સં.] હિંદુઓના ચાંદ્ર મહિનાઓની શુક્લ અને કૃષ્ણપક્ષ-અજવાળિયા અંધારિયાની અગિયારમી તિથિ. [૦ કરવી, ૦ રહેવી (-રે:વી) (રૂ. પ્ર.) એકાદશીનું વ્રત કરવું]
**એકાદશેંદ્રિય** (-દશેન્દ્રિય) સ્ત્રી., બ. વ. [+ સં. इन्द्रिय, ન.] દસ કર્મેંદ્રિય-દસ જ્ઞાનેંદ્રિય અને મન મળી અગિયાર ઇંદ્રિય
**એકાદું** વિ. [જુઓ 'એકાદ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'એકાદ'. [ભાગ્યેજ એક
**એકાદેક** વિ. [જુઓ 'એકાદું' + એક'.] જુઓ 'એકાદ'. (૨)
**એકાદેશ** પું. [સં. एक + आ-देश] ન ફરે તેવો એક હુકમ, એકાજ્ઞા. (૨) એક રૂપ કે વિકારને સ્થાને સંબંધ વિનાના રૂપ કે વિકારનું આવી રહેવું એ. (વ્યા.)
**એકાધ** જુઓ 'એકાદ'-'એકાદું'.
**એકાધિક** વિ. [સં. एक + अधिक] એકથી વધુ
**એકાધિક-ગુણોત્તર** ન. [સં.] જેમાં પ્રથમ પદ ઉત્તર પદથી મોટું હોય તેવું ગુણોત્તર, 'રેશિયો ઑફ ગ્રેઇટર ઇન-ઇક્વાલિટી'
**એકાધિકાર** પું. [સં. एक + अधिकार] એકહથ્થુ સત્તા, સરમુખત્યારી. (૨) ઇજારો, ઠેકો
**એકાધિકાર-વાદ** પું. સં.] રાજ્ય ઉપર એક વ્યક્તિની જ એકહથ્થુ સત્તા રહેવી જોઇયે એવો મત-સિદ્ધાંત, સરમુખત્યારીનો સિદ્ધાંત, 'ઇમ્પીરિયાલિઝમ'
**એકાધિકારવાદી** વિ. સં., પું.] એકાધિકાર-વાદમાં માનનારું
**એકાધિકારાભાસ** પું. [+ સં. आभास] વસ્તુ-સ્થિતિએ એકથી વધુ માણસો ચૂંટાઈને મળી રાજ્ય કરતા હોય છતાં રાજ્યના વડાનો જ અધિકાર છે એવું લાગવું એ
**એકાધિકારિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] એકાધિકાર
**એકાધિકારી** વિ. [સં., પું.] એકાધિકારવાળું, સરમુખત્યાર, 'ડિક્ટેટર'. (૨) ઇજારદાર, ઠેકેદાર
**એકાધિનાયક** પું. [સં. एक + अधि-नायक], **એકાધિપતિ** પું. [+ સં. अधि-पति] એકાધિકારી, સરમુખત્યાર, 'ડિક્ટેટર'
**એકાધિપત્ય** ન. [સં. एक + आधिपत्य] એકચ્છત્ર રાજ્ય, ચક્રવર્તીપણું
**એકાધ્યાયી** વિ. [સં. एक + अध्यायी પું.] એક અધ્યાયવાળું. (૨) સમાન ગુરુ પાસે સાથે અભ્યાસ કરનારું, સતીર્થ
**એકાનેક** વિ. [સં. एक + अनेक] અનેક, ઘણું (સંખ્યામાં)
**એકાન્ન-વ્રત** ન. [સં. एक + अन्न-व्रत] અમુક સમય સુધી કોઈ પણ એક જ અનાજ ખાવાની વ્રત-પ્રતિજ્ઞા
**એકાન્વય** પું. [સં. एक + अन्वय] સમાન વંશ, સગોત્રતા, ભાયાતપણું [સગોત્ર, ભાયાત
**એકાન્વયી** વિ. [સં., પું.] એક જ વંશમાં ઊતરી આવેલું,
**એકાયન** ન. [સં. एक + अयन] એકમાત્ર ગતિ, એકમાત્ર હેતુ. (૨) એકાંત સ્થળ. (૩) વિચારોનો મેળ. (૪) સમાન માર્ગ. (૫) નીતિશાસ્ત્ર. (૬) વિ. એક આશ્રયવાળું. (૭) એકાગ્ર
**એ-કાર** પું. [સં.] 'એ' વર્ણ. (૨) 'એ' ઉચ્ચાર
**એકારાંત** (-રાન્ત) વિ. [+ સં. अन्त] 'એ' વર્ણ જેના અંતમાં છે તેવું (પદ કે શબ્દ)
**એકાર્થ** પું. [સં. एक + अर्थ] એકસરખું પ્રયોજન, સમાન હેતુ. (૨) વિ. એકસરખા પ્રયોજનવાળું, સમાન હેતુવાળું. (૩) એક માત્ર અર્થ થતો હોય તેવું. (૪) સમાન-સરખા અર્થવાળું, એકાર્થક, પર્યાય-રૂપ
**એકાર્થક** વિ. [સં.] સમાન અર્થવાળું
**એકાર્થ-તા** સ્ત્રી. [સં.] એકાર્થક હોવાપણું
**એકાર્થ-નિર્દેશ** પું. [સં.] એક અર્થ કે સમાન અર્થવાળા શબ્દ કહી બતાવવા એ [સમાન અર્થનો બોધ કરનારું
**એકાર્થ-વાચક** વિ. [સં.], **એકાર્થ-વાચી** વિ. [સં., પું.]
**એકાર્થી** વિ. [સં., પું.] એકસરખા અર્થવાળું, પર્યાય-રૂપ
**એકાવતારી** વિ. [+ સં. अवतारी, પું.] જેનો એક જ માત્ર અવતાર બાકી રહ્યો છે તેવું, મૃત્યુ પછી મોક્ષ પામનારું
**એકાવન** વિ. [સંખ્યા; સં. एक-पञ्चाशत् > પ્રા. एवक-पन्नास > एक्का-वन्नास] પચાસ અને એક : ૫૧ [પહેરેલું
**એકાવન-મું** વિ. [+ ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] એકાવનની સંખ્યાએ
**એકાવયવી** વિ. [સં., પું.] એક અવયવ કે અંગવાળું (પ્રાણી)
**એકાવલિ(-લી, -ળિ -ળી)** સ્ત્રી. [સં. एक + आवलि, -ली] એક સેરની માળા કે કંઠી, એકસરી. (૨) એક અર્થાલંકાર. (કાવ્ય.) (૩) એક સમવૃત્ત વર્ણમેળ છંદ. (પિં.)
**એકાવળ** વિ. [સં. एकावलि સ્ત્રી.] એક સેરવાળું ('એકાવળ' હાર)
**એકાવળિ,-ળી** જુઓ 'એકાવલિ'.
**એકાવાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'એકવાયું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ગાડામાર્ગમાં એક બાજુનો ઘસાઈને ઊંડો ગયેલો ચાલો,, એકલવાઈ
**એકાશ(-સ)ણ, -ણું** ન. [સં. एकाशन(क)- > પ્રા. एक्कासण-(अ)-] આખા દિવસમાં એક ટાણું જ જમવું એ, એકટાણું
**એકાશનિક** વિ. [સં. एक + अशनिक], **એકાશી**[1] વિ. [+ સં. अशिन् નું પ. વિ., એ. વ., પું.] એક વાર ભોજન કરનારું
**એકા(ક્યા)શી**[2] જુઓ 'એકાસી'.
**એકા(-ક્યા)શી-મું** જુઓ 'એકાસી-મું'.
**એકાશ્રમી** વિ. [સં. एक + आश्रमी, પું.] એક ઓરડા કે

ખંડમાં એકલાને જ રહેવાની સગવડ હોય તેવું
**એકાશ્રય** પું. [સં. एक + आश्रय] એક માત્ર આશરો. (૨) વિ. એક જ માત્ર આશરો હોય તેવું, એકાશ્રયી
**એકાશ્રયી** વિ. [ + સં., પું.] એક માત્ર આશ્રયવાળું. (૨) રહેણાક, 'રેસિડેન્શિયલ' (જ. ભ.)
**એકાસન** ન. [સં. एक + आसन] દૃઢ આસન, લાંબા સમય સુધી એક જ પ્રકારે બેસવાની રીત. (૨) ખુરશી (જેના ઉપર એક જ જણ બેસી શકે.)
**એકાસણ,-ણું** જુઓ 'એકાશણ'.
**એકા(-કયા)સી(-શી)** વિ. [સંખ્યા; સં. एकाशीति > પ્રા. एकासीइ] એંશી અને એક : ૮૧
**એકા(-કયા)સી(-શી)-મું** વિ. [ + ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] એકાસીની સંખ્યાએ પહોંચેલું
**એકાહ** પું. [સં. एक + अहन्‌નું अह પું.] એક દિવસ. (૨) વિ. એક દિવસમાં પૂરું થાય તેવું ('એકાહ' યજ્ઞ)
**એકાહ-યાગ** પું. [સં.] એક દિવસમાં પૂરો થઈ જાય તેવો એક યજ્ઞ [જ વાર લેવામાં આવતું ભોજન
**એકાહાર** પું. [સં. एक + आहार] ચોવીસ કલાકમાં એક
**એકાહારી** વિ. [સં., પું] ચોવીસ કલાકમાં એક જ વાર ભોજન કરનારું
**એકાહિક** વિ. [સં.] એક દિવસને લગતું, એક દિવસનું. (૨) એક દિવસમાં પૂરું થઈ જનારું
**એકાંક** (એકાઙ્ક) પું. [સં. एक + अङ्क] '૧'નો આંકડો. (૨) નાટ્ય-રચનામાં એકાંકી કૃતિનો એ સંજ્ઞાનો એકમ
**એકાંકી** વિ. [સં., પું.] '૧'ના અંકવાળું. (૨) સ્ત્રી., ન. [ગુ.] જેમાં એક જ 'અંક' (રચનાનો એકમ) છે તેવી નાટ્યકૃતિ
**એકાંગ** (એકાઙ્ગ) ન. [સં. एक + अङ्ग] શરીર કે પદાર્થનો એક અવયવ, એક ભાગ. (૨) (વિ.) એક અંગવાળું.. (૩) ખોડવાળું, અપંગ [વાની સજા
**એકાંગ-વધ** (એકાઙ્ગ-) પું. [સં.] એક અંગ છેદી નાંખ-
**એકાંગ-વાત, -યુ** (એકાઙ્ગ-) પું. [સં.] શરીરના કોઈ પણ એક અંગમાં વાયુનું દર્દ.(૨) શરીરના એક પડખાનું રહી જવું એ, પક્ષાઘાત, લકવો
**એકાંગિક** (એકાઙ્ગિક) વિ. [સં. एक + आङ्गिक] એક અંગને લગતું, એકાંગી
**એકાંગિ-તા** (એકાઙ્ગિતા) વિ. [સં.] એકાંગી હોવાપણું
**એકાંગી** (એકાઙ્ગી) વિ. [સં.,પું] એક અંગવાળું. (૨) એકેંદ્રિય. (૩) એક તરફના વલણવાળું, એક વસ્તુ પકડી રાખનારું
**એકાંગુલ** (એકાઙ્ગુલ) વિ. [સં. एक + अङ्गुल] એક આંગળી-વાળું. (૨) એક આંગળના માપનું
**એકાંઠી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ
**એકાંડ** (એકાણ્ડ) વિ., પું [સં. एक + अण्ड], **-ડિયો** વિ., પું. [ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] એક વૃષણવાળો (ઘોડો)
**એકાંડી** (એકાણ્ડી) વિ. [સં., પું.] એક શિખરવાળું (મંદિર). (સ્થાપત્ય.)
**એકાંત** (એકાન્ત) સ્ત્રી. [સં. एक + अन्त પું.] જ્યાં કોઈની અવરજવર ન હોય તેવી જગ્યા. [૦ કરવી, ૦ વિચારવી (રૂ. પ્ર.) ખાનગીમાં વાતચીત કે મસલત કરવી. **-તે બેસવું** (-બેસવું) (રૂ. પ્ર.) દુનિયાદારીની ભાંજઘડમાંથી મુક્ત થવું]
**એકાંત-કારાવાસ** (એકાન્ત-) પું. [સં.], **એકાંત-કેદ**(-કેદ) સ્ત્રી. [જુઓ 'કેદ'.] એકાંતમાં એકલા રહેવાની સજા
**એકાંત-કૈવલ્ય** (એકાન્ત-) ન. [સં.] આ જીવનમાં જ મુક્તિનો અનુભવ, જીવન્મુક્તિ
**એકાંત-ગૃહ** (એકાન્ત-) ન. [સં.] એકલા બેસી પ્રાર્થના કે ખાનગી વાતો કરી શકાય તેવો મકાનનો અંદરનો ભાગ
**એકાંતગ્રાહી** (એકાન્ત-) વિ. [સં., પું.] એક તરફ વજન આપતું, એકતરફી, એકપક્ષીય, પક્ષપાતી
**એકાંત-ચારી** (એકાન્ત-) વિ. [ + સં., પું.] એકલા રહેવાનું પસંદ કરનારું [એકલું ફરનારું
**એકાંત-ઘેલું** (એકાન્ત-ઘેલું) વિ. [ + જુઓ 'ઘેલું.] (લા.)
**એકાંત-તા** (એકાન્ત-તા) સ્ત્રી. [સં.] એકાંતપણું. (૨) નિર્જનતા, અવર-જવર ન હોવી એ [ગમે છે તેવું
**એકાંત-પ્રિય** (એકાન્ત-) વિ. [સં.] જેને એકાંતમાં રહેવું
**એકાંતપ્રિય-તા** (એકાન્ત-) સ્ત્રી. [સં.] એકાંતપ્રિય હોવાપણું
**એકાંતભેદ-વાદ** (એકાન્ત-) પું. [સં.] સર્વથા બધું ભિન્ન ભિન્ન છે એવો મત-સિદ્ધાંત [માનનારું
**એકાંતભેદવાદી** (એકાન્ત-) વિ. [સં., પું.] એકાંતભેદ-વાદમાં
**એકાંતર** (એકાન્તર) વિ. [સં. एक + अन्तर] એક પછી આવતું બીજું છોડીને ત્રીજું. (૩) દર ત્રીજે દિવસે આવતું કે થતું. (૩) સામસામેનું, વ્યુત્ક્રમી, 'ઑલ્ટરનેઇટ'
**એકાંતર-કોણ** (એકાન્તર-) પું. [સં.] સામસામેનો તે તે ખૂણો, વ્યુત્ક્રમી ખૂણો, 'ઑલ્ટરનેઇટ ઍંગલ'. (ગ.)
**એકાંતર-ક્રમ** (એકાન્ત-) પું. [સં.] વ્યુત્ક્રમ, પર્યાય-ક્રમ
**એકાંતર-ક્રિયા** (એકાન્તર-) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'એકાંતર-નિષ્પત્તિ.'
**એકાંતર-જ્વર** (એકાન્તર-) પું. [સં.] એક દિવસ આવે ને બીજે દિવસે ન આવતાં ત્રીજે દિવસે પાછો આવે તેવો તાવ, એકાંતરિયો
**એકાંતર-નિષ્પત્તિ** (એકાન્તર-) સ્ત્રી. [સં.] કોઈ પણ પ્રમાણમાં બે મધ્ય પદોની અરસપરસ બદલી કરવાથી આવતું પરિણામ. (ગ.)
**એકાંતર-પ્રમાણ** (એકાન્તર-) ન. [સં.] 'ક : ચ : ટ : પ' હોય તો 'ક : ટ : ચ : પ' થાય એવો સિદ્ધાંત, 'ઑલ્ટર-નેન્ડો'. (ગ.)
**એકાંતર-વૃત્તખંડ** (એકાન્તર-વૃત્તખણ્ડ) પું. [સં.] વર્તુળનો એક ભાગ, 'ઑલ્ટરનેઇટ સેગમેન્ટ ઑફ એ સર્કલ.' (ગ.)
**એકાંતરિક** (એકાન્ત-) વિ. [સં.] એકાંતરને લગતું
**એકાંતરિયું** વિ. [સં. एकान्तरिक > પ્રા. एकंतरिअ-, ગુ. માં ઉચ્ચારણ 'અનુનાસિક'નું ઊતરી આવ્યું છે, એ હવે 'એકા-ન્તરિયું' નથી જ.] એકાંતર દિવસે આવતું
**એકાંતરિયો** (એકાન્ત-) વિ., પું. [જુઓ 'એકાંતરિયું'.] એક દિવસ વચ્ચે વચ્ચે છોડીને આવતો મેલેરિયા તાવનો એક પ્રકાર
**એકાંતરું** વિ. [સં. एकान्तरक- > પ્રા. एक्कंतरअ-, ગુ. માં અનુનાસિક ઉચ્ચારણ] એક છોડી એક દિવસને અંતરે

આવતું થતું-રહેલું

**એકાંતરે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'એકાંતરું' + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] એક એક દિવસનો આંતરો પાડીને

**એકાંત-વાદ** (એકાન્ત-) પું. [સં.] વસ્તુનું સ્વરૂપ અમુક જ ચોક્કસ પ્રકારનું છે એવું બતાવતો મત-સિદ્ધાંત

**એકાંતવાદી** (એકાન્ત-) વિ. [સં., પું.] એકાંત-વાદમાં માનનારું

**એકાંત-વાસ** (એકાન્ત-) પું. [સં.] એકાંતમાં—જ્યાં કોઈની અવર-જવર ન હોય તેવા સ્થાનમાં—જઈ રહેવું એ

**એકાંતવાસી** (એકાન્ત-) વિ. [સં., પું.] એકાંતવાસમાં જઈ રહેનારું

**એકાંત-સ્થાન** (એકાન્ત-) ન. [સં.] જ્યાં કોઈનીયે અવર-જવર ન હોય તેવું ખાલી સ્થાન, વિવિક્ત સ્થળ, એકાંત

**એકાંતિક** (એકાન્તિક-) વિ. [સં.] છેલ્લું, અંતિમ, ઐકાંતિક. 'ઐકાંતિક'ના બીજા અર્થ 'એકાંતિક'માં નથી; જુઓ 'ઐકાંતિક'.

**એકાંતિક-તા** (એકાન્તિક-) સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] છેડો, અંત

**એકાંતિ-ત્વ** (એકાન્તિ-) ન. [સં.] કોઈ પણ એક વિષયમાંની લગની

**એકાંતી** (એકાન્તી-) વિ. [સં., પું.] કોઈ પણ એક વિષયમાં લગનીવાળું, એક ધ્યેયવાળું. (૨) એકાંતમાં રહેનારું

**એકાંશ** (એકાંશ) પું. [સં. एक + अंश] એક ભાગ, એક હિસ્સો

**એકી**[1] વિ. [જુઓ 'એક' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] 'બે'થી નિઃશેષ ન ભાગી શકાય તેવી કોઈ પણ સંખ્યાનું

**એકી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'એક' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] એકાત્મકતા, એકરૂપતા, અનન્યતા. (૨) (લા.) પેશાબની રજા લેવા પ્રાથમિક શાળાઓમાં જમણા હાથની તર્જની આંગળી બતાવવાનો સંકેત. [**૦ કરવી** (રૂ. પ્ર.) પેશાબ કરવો. **૦ જવું** (રૂ. પ્ર.) પેશાબ કરવા જવું. **૦ થવી** (રૂ. પ્ર.) પેશાબ થઈ જવો. **૦ બેકી રમવું** (રૂ. પ્ર.) હિંદુઓમાં લગ્ન થયા પછી વરવધૂ વરને ઘેર આવે ત્યાં પોંખાયા પછી ગણેશ-માટલી સમક્ષ સિક્કાથી રમવું. (૨) પેટમાં સખત ભૂખ લાગવી. **૦ લાગવી** (રૂ. પ્ર.) પેશાબની હાજત થવી]

**એકી**[3] -[જુઓ 'એક' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર., સ્ત્રી. વિ, કે સા. વિ.નું વિશેષણાત્મક રૂપ એવાં વિશેષ્ય સાથે આવે છે. 'એકી કલમે' 'એકી ટશે' 'એકી નજરે' 'એકી મતે' 'એકી-પા' 'એકી વારે' 'એકી-સાથે' આ સ્ત્રીલિંગી રૂપ સર્વથા નથી.]

**એકી-કરણ** ન. [સં.] એક ન હોય તેને એકાત્મક કરવું, એ, જુદાંઓને એકરૂપ કરી નાખવાપણું, 'કૉન્સોલિડેશન,' (૨) સંકલન, સંશ્લેષણ, સમન્વય, સંયોગી-કરણ, 'સિન્થેસિસ, 'એસિમિલેશન'

**એકી-કૃત** વિ. [સં.] જેનું એકીકરણ કરવામાં આવ્યું છે તેવું

**એકી-ખોબો** પું. [જુઓ 'એકી[2] + 'ખોબો'.] (લા.) હિંદુઓની કોઈ કોઈ જ્ઞાતિમાં લગ્નને ચોથે દિવસે માંડવ-ગાળાને દિવસે વર તરફના જમણ વખતે થાળીમાં નાખવામાં આવતા રૂપિયા

**એકી-બેકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'એકી[1]' + બેકી[1].] એક બાળ-રમત. (૨). હિંદુ લગ્નના અંતે ગણેશ-માટલી સમક્ષ થાળીમાં પાણી નાખી એમાં રૂપિયા મૂકી ખેલાવવામાં આવતી રમત. (૨) (લા.) ભય. (૩) ભૂખ

**એકી-ભવન** ન., **એકી-ભાવ** પું. [સં.] એકરૂપ થવાની ક્રિયા અનેકનું એકરૂપ થવાપણું

**એકી-ભૂત** વિ. [સં.] એકરૂપ થઈ ગયેલું, અનેક એકરૂપ [થઈ ગયાં હોય તેવું

**એકુડી-ચારી** પું., સ્ત્રી [સં. एक + ગુ. 'ઉડું' ત. પ્ર. + જુઓ 'ચારી'.] નૃત્ય-નૃત્તનો એક પ્રકાર. (નાટ્ય.) [એકડો

**એકું** ન. [સં. एक + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] '૧' નો ઘડિયો—પાડો,

**એકૂકું** વિ. [જુઓ 'એક'—'એક' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] એક એક અલગ, જુદું જુદું દરેક, વારાફરતી એક

**એકેએક** વિ. ['એક' + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર. + એક] એક એક એમ કરતાં જેટલાં હોય તેટલાં બધાંય

**એકેક** વિ. ['એક' + 'એક'] વારાફરતી એક, દરેક, પ્રત્યેક

**એકેકું** વિ. [જુઓ એકેક + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] એકેક

**એકેડેમિક** વિ. [અં.] શિક્ષણને લગતું

**એકેડેમી** સ્ત્રી. [અં.] જુઓ 'અકાદમી'.

**એકેશ્વર-યજન** ન. [સં. एक + ईश्वर + સં.] ઈશ્વર એક જ છે એ ભાવનાથી કરવામાં આવતું ઉપાસન-યજ્ઞયાગાદિ વગેરે. (૨) એકેશ્વર-વાદ, 'મૉનોથીઝમ' (ગો.મા.), 'થીઝમ' (ન. ભો.)

**એકેશ્વર-વાદ** પું. [સં.] ઈશ્વર એક જ માત્ર છે (ઘણા નહિ) એ પ્રકારનો મત-સિદ્ધાંત, 'મૉનોથીઝમ' (ન. ભો)

**એકેશ્વરવાદી** વિ. [સં., પું] એકેશ્વરવાદમાં માનનારું, 'મૉનોથીઇસ્ટ', 'થીઇસ્ટ' (ન. લ.)

**એકેંદ્રિય** (એકેન્દ્રિય) સ્ત્રી. [સં. एक + इन्द्रिय ન.] એક માત્ર ઇંદ્રિય. (૨) વિ. જેને એક જ માત્ર ઇંદ્રિય છે તેવું. (૩) (લા.) મૂર્ખ

**એકો** પું. [સં. एक- > પ્રા. एक्कअ-] જુઓ 'એકોતરી'. (૨) (લા.) એક ઘોડો કે એક બળદ જોડવામાં આવ્યો હોય તેવું વાહન. (૩) દમણિયું. (૪) ગંજીફાનાં પાનાંઓનું 'એક' દાણાનું પાનું

**એકોએક** વિ. [જુઓ, સં. एक+व + 'એક', દ્વિર્ભાવ] એકે-એક કરીને બધાં જ [રેલું વચન

**એકોક્તિ** સ્ત્રી. [સં. एक + उक्ति] એક જ માણસે ઉચ્ચા-

**એકોતરી** સ્ત્રી. [સં.एक-उत्तरिका-एकोत्तरिका > પ્રા. एक्कोत्त-रिआ] એકથી લઈ સો સુધીની સંખ્યાનો વર્ગ બતાવનાર આંક, વડો એકો. (ગ.) [સિત્તેર અને એક : ૭૧

**એકોતેર** વિ. [સંખ્યા સં. एक + सप्तति > પ્રા. एक्कसत्तरि]

**એકોતેર-મું** વિ. [+ ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] ૭૧ ની સંખ્યાએ પહોંચેલું

**એકોદક** વિ. [સં. एक + उदक] સાતમી પેઢીથી લઈ ચૌદમી પેઢી સુધીમાં આવતું (ભાયાત), સમાનોદક [આવેલું

**એકોદ્દિષ્ટ** વિ. [સં. एक + उद्दिष्ट] એકને ઉદ્દેશીને કરવામાં

**એકોન-ગુણોત્તર** ન. [સં. एक + ऊन-गुण-उत्तर] પ્રથમ પદ ઉત્તર પદથી નાનું હોય તેવું ગુણોત્તર, 'રેશિયો ઑફ લેસ ઇનઈક્વૉલિટી'. (ગ.)

**એકોનેકોત્તર** પું. [સં. एकोन+एक+उत्तर] એકમાં અનેક પ્રશ્નોના ઉત્તર આવી જતા હોય તેવો શબ્દાલંકાર. (કાવ્ય.)

**એક્કડ** વિ. [સં. एक- > પ્રા. एक्कअ + સ્વાર્થે 'ડ' ત. પ્ર.] એકલું રહેવાના સ્વભાવનું, એકાંતપ્રિય, ઓછું મિલનસાર
**એક્કું** વિ., **-ક્કો** વિ., પું. [સં. एक-क- > પ્રા. एक्कअ-] (લા.) અદ્વિતીય, અજોડ. (૨) બહુ જ કુશળ, બાહોશ
**ઍક્ટ** પું. [અં.] લોકસભા કે વિધાનસભાઓમાં સર્વાનુમતી કે બહુમતીથી પસાર થયેલો કાયદો, વિધેયક
**ઍક્ટર** પું. [અં.] નાટયની ભજવણીમાં ભાગ લેનાર તે તે વ્યક્તિ, પાત્ર, અભિનેતા
**ઍક્ટિંગ (-ટિઙ્ગ)** વિ. [અં.] કોઈ પણ અધિકાર ઉપર કાયમી ન થયેલ હોય અને હંગામી કામ કરતું હોય તેવું, કામચલાઉ. (૨) સ્ત્રી. નાટયની ભજવણીમાં કરવામાં આવતી અનુરૂપ ક્રિયા, અભિનય
**ઍક્ટ્રેસ** સ્ત્રી. [અં.] સ્ત્રી અભિનેતા, અભિનેત્રી [પાવતી
**ઍક્નૉલેજમેન્ટ** ન. [અં.] સ્વીકાર. (૨) પહોંચ, રસીદ,
**એક્યાસી(-શી)** જુઓ 'એકાસી.'
**એક્યાસી(-શી)-મું** જુઓ 'એકાસી-મું'.
**ઍક્સ્ચેઇંજ (-ચેઇઝ્જ)** પું. [અં.] અદલો-બદલો, વિનિમય. (૨) હુંડીનો ભાવ-ફેર. (૩) બદલાનો વેપાર થતો હોય તેવું સ્થળ
**ઍક્સ્ટેન્શન** ન. [અં.] ફેલાવો, વિસ્તાર, વ્યાપ્તિ. (૨) વધારો (કોઈ પણ કામગીરી કે નોકરીની મુદતનો)
**ઍક્સ્પર્ટ** વિ. [અં.] નિષ્ણાત, કુશળ, નિપુણ
**ઍક્સ્પોર્ટ** પું. [અં.] બહાર પરપ્રાંત કે દેશાવરમાં માલ મોકલવાની ક્રિયા, નિકાસ
**ઍક્સ્પ્રેસ** વિ. [અં.] ઝડપવાળું, ઝડપી (સંદેશો વાહન વગેરે; જેમકે તાર ટપાલ ટ્રેન સ્ટીમર વગેરે)
**ઍક્સ-રે** પું. [અં.] બહારના પડને પારદર્શક બનાવી અંદરના ભાગની પ્રતિકૃતિ પાડવાની યાંત્રિક યોજના
**ઍક્સ-રે-ટેક્નિશિયન** પું. [અં.] 'એક્સ-રે'ના યંત્ર ઉપર કામ કરનારો નિષ્ણાત
**ઍક્સલ** સ્ત્રી. [અં.] કોઈ પણ પ્રકારના ચક્ર(પૈડા)ની ધરી
**ઍક્સાઇઝ** સ્ત્રી. [અં.] દેશમાં ઊપજતા કે સુધરાઈની હદમાં આવતા માલ ઉપરની સરકારી સુધરાઈની જગાત
**ઍક્સિડંટ (-ડણ્ટ)** પું. [અં.] અકસ્માત, અણધાર્યો બનાવ
**ઍક્સ્ટ્રા** વિ. [અં.] વધારાનું
**એખની** સ્ત્રી. [ફા.] માંસનો લોચો
**એખર** પું. [જુઓ 'એખરો.'] (લા.) કચરો-પૂંજો
**એખરાજ** પું. [અર.] બહિષ્કાર, નાત બહાર મૂકવાપણું
**એખરો** પું. [સં. इक्षुरक- > પ્રા. इक्खुरअ-] જેનો લોહીવા ઉપર ઉપયોગ થાય છે તેવી એક વનસ્પતિ. (૨) (લા.) કચરો-પૂંજો [મિત્રતા. (૩) ગાઢ સંબંધ, સંપ
**એખલાસ** પું. [અર. ઇખલાસ્] નિર્મળ પ્રેમ. (૨) દોસ્તી,
**ઍગ્ઝામિનર** વિ. [અં.] પરીક્ષક
**ઍગ્ઝામિનેશન** સ્ત્રી. [અં.] પરીક્ષા, કસોટી, તપાસ
**ઍગ્ઝિબિટ** પું. [અં.] પ્રદર્શનમાં બતાવવા લાયક પદાર્થ. (૨) ન્યાયની કચેરીમાં કોઈ કામમાં પ્રમાણ તરીકે બતાવવાની કોઈ પણ વસ્તુ
**ઍગ્ઝિબિશન** ન. [અં.] પ્રદર્શની
**ઍગ્ઝિક્યુટર** પું. [અં.] કાયદા-શાસ્ત્ર મુજબ સરકારે જાહેર કરેલ દસ્તાવેજ કે વ્યક્તિએ કરેલ વસિયતનામાનો વહીવટ કરવા નક્કી કરવામાં આવેલ વ્યક્તિ
**ઍગ્રિકલ્ચર** ન. [અં.] ખેતી, કૃષિ, ખેતીવાડી
**ઍગ્રિકલ્ચરલ** વિ. [અં.] ખેતીને લગતું
**ઍગ્રીમેન્ટ** ન. [અં.] કબૂલાતનામું, કરારનામું, કબૂલાત-કરારનો દસ્તાવેજ
**એચં-એચા** (-એચમ્-એચા) સ્ત્રી. [રવા.] ખેંચં-ખેંચા, ખેંચા-ખેંચી, તાણાતાણ. (૨) ડોલંડોલા, હૂંસાંતૂંસી. (૩) (લખોટી-ની) નાખાનાખ—ફેંકાફેંક
**એચું** વિ. વાંકી નજરવાળું
**એજન (ઍજન)** વિ. [અર. ઐદન્] તેનું તે ફરીથી આવતું, ઉપર્યુક્ત, એ જ, સદર, 'ઇબિડ'
**ઍજન્ટ (એજણ્ટ)** પું [અં.] પ્રતિનિધિ, આડતિયો. (૨) અંગ્રેજી અમલ વખતે વડી સત્તાનો નાના પ્રાંતોનો પ્રતિનિધિ. (૩) બેંકની શાખાનો મુખ્ય અધિકારી
**એજ(-જે)ન્ડા** (એજ(-જે)ણ્ડા) જુઓ 'એજંડા'.
**ઍજન્સી** સ્ત્રી. [અં.] પ્રતિનિધિ-ત્વ, આડત. (૨) આડતની દુકાન કે પેઢી. (૩) શાખા-કાર્યાલય. (૪) જૂના અંગ્રેજી રાજ્યમાં એજન્ટની સત્તા નીચેનો પ્રદેશ
**ઍજન્સી-ખર્ચ** પું., ન. [+ જુઓ 'ખર્ચ'.], **એજન્સી-ચાર્જ** પું. [અં.] આડતનો ખર્ચ
**એજવું** સ. ક્રિ. [સં. एज्, તત્સમ] -નો ભરોસો કરવો. (ભૂ. કૃ. માં કર્તા ઉપર આધાર). **એજાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **એજાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**એજાવવું, એજાવું** જુઓ 'એજવું'માં.
**એજં(-જે)ડા** (એજ(-જે)ણ્ડા) પું. [અં.] સભા-સમિતિઓમાં ચર્ચા વિચારણા-માટેનાં કામોની વિગત, કાર્યક્રમ, કામ-કાજ
**ઍજિટેશન** ન [અં.] ચળવળ
**ઍજ્યુકેશન** ન. [અં.] શિક્ષણ, કેળવણી, તાલીમ [તાલીમી
**ઍજ્યુકેશનલ** વિ. [અં.] શિક્ષણને લગતું, કેળવણી-વિષયક,
**ઍજ્યુકેશનિસ્ટ** વિ. [અં.] શિક્ષણશાસ્ત્રી, કેળવણીકાર
**એટ-એટલું** વિ. [જુઓ 'એટલું', દ્વિર્ભાવ.] એટલું બધું
**એટકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'હેડકી'.] હેડકી, વાધણી
**એટણું** ન. રેંટિયાની ત્રાક ઉપરથી સૂતર વીંટી લેવાનું લાકડાનું સાધન
**ઍટમ** ન. [અં.] અણુ પદાર્થ, પરમાણુ
**ઍટમ-બૉમ્બ** પું. [અં.] જુઓ 'અણુ-બૉમ્બ'.
**ઍટર્ની** પું. [અં.] મુખત્યાર. (૨) રાજ્ય-તંત્રને સલાહ આપનારો ધારાશાસ્ત્રી
**ઍટર્ની-જનરલ** પું. [અં.] રાજ્ય-કક્ષાએ મુખ્ય ધારાશાસ્ત્રી
**એટલું** વિ. [સં. एतावत् > પ્રા. एत्तिअ–,एत्तिल- > અપ. एत्तुल-] સંખ્યા કદ કે જથ્થો બતાવવા સામાને માટે વપરાતું સાર્વનામિક વિશેષણ, એ સંખ્યાનું—એ કદ કે માપનું—એ જથ્થાનું. [**-લા કાજે-ખાતર-માટે-સારુ-વાસ્તે** (રૂ.પ્ર.) ઉપર પ્રમાણેની હકીકત હોવાને કારણે, એ ઉપરથી. **-લામાં** (રૂ.પ્ર.) એટલા સમયમાં. (૨) આસપાસના સ્થળમાં. (૩) એટલું થયું એમાં. **-લા સારુ** (રૂ. પ્ર.) એટલા માટે.

**-લે** ક્રિ.વિ. (રૂ. પ્ર.) મતલબ કે, અર્થાત્. (૨) એ ઉપરથી. **-લે કે, -લે જે** (રૂ.પ્ર.) એટલે, અર્થાત્. **-લેથી** (રૂ.પ્ર.) એટલા માત્રથી. (૨)-સામે, દેખાય છે તેટલા સ્થાનથી. **-લે લગણ-લગી-સુધી** (રૂ.પ્ર.) સામે દેખાય છે ત્યાંસુધી]

**એટલુંક** વિ. [ + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ] માત્ર એટલું, થોડુંક

**એટિકે(૦ક્)ટ** સ્ત્રી. [અં.] શિષ્ટાચાર, શિષ્ટ રીતભાત

**એ. ટી. કે. ટી.** સ્ત્રી [અં.] પરીક્ષાના અમુક વિષયમાં કે વિષયોમાં નાપાસ થતાં પણ ઉપરના વર્ગમાં આગળ અભ્યાસ ચાલુ રાખવાની યુનિવર્સિટીની અનુમતિ

**એટેચી** પું. [અં.] રાજ્યના પ્રતિનિધિનો સહાયક અમલદાર. (૨) સ્ત્રી. નવા પ્રકારની ચામડા વગેરેની બગલ-થેલી

**એટ્લાસ** પું. [ અં. ] નકશા-પોથી

**એટ્-હોમ** સ્ત્રી. [ અં. ] મહેમાનો વગેરેને ઘરને આંગણે આપવામાં આવતી મિજબાની

**એઠ** ન., ( -ઠય ) સ્ત્રી. [ સં. उच्छिष्ट- > પ્રા. उच्छिट्ठ- ] ભોજન કરતી વેળા છાંડેલો પદાર્થ, જૂઠણ, છંડામણ. (૨) મોઢેથી પીતાં પાત્રમાં વધેલું પીણું—પાણી દૂધ વગેરે

**એઠ-એઠ** ક્રિ. વિ. અનુમાને, અટકળે

**એઠરું** વિ. નીચેનું

**એઠ-વાડ** પું., ( -ડય) સ્ત્રી., -ડો પુ. [ જુઓ 'એઠ' + 'વાડ-' '-ડો'.] એઠું પડયું હોય તેવો ગંદવાડો

**એઠવાડિયું** ન. [ + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] એઠાં વાસણ ધોયેલાં હોય તેવું પાણી રાખવાનું કૂંડું

**એઠું** વિ. [ જુઓ 'એઠ'. અને સં. उच्छिष्टक--उच्छिट्ठअ- ] ખાતાં કે પીતાં વધેલું, છાંડેલું—બોટેલું, અજીઠું. (૨) (લા.) વાપરેલું. [૦ પાંદડું (રૂ પ્ર ) સહેજ વાતમાં ઊતરી પડનારું માણસ ]

**એઠું-જૂઠું** વિ. [ + જુઓ 'જૂઠું'[૨], સમાનાર્થીનો દ્વિર્ભાવ. ] એઠું

**એડ** ( -ડય ) સ્ત્રી. બળદ અને વાછરડાનું ટોળું. (૨) ગાય-ભેંસ દોહતી વખતે મસ્તી કરતાં ઢોરને નોંઝણું બાંધવાની ક્રિયા. (૩) (લા.) આડખીલી-રૂપ માણસ

**એડકી** (એ઼ડકી) સ્ત્રી. [જુઓ 'હેડકી'.] હેડકી, વાધણી

**એડલ્ટ** વિ. [અં.] પુખ્ત ઉંમરનું

**એડલ્ટ-ફ્રેન્ચાઇઝ** પું. [સં.] પુખ્ત ઉંમરનો મતાધિકાર

**એડવવું** સ. ક્રિ. સામેલ કરવું, ઘુસાડવું. (૨) ગોઠવી દેવું. **એડવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **એડવાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**એડવાવવું, એડવાવું** જુઓ 'એડવવું'માં.

**એડિટર** પું. [અં.] વર્તમાનપત્ર કે સામયિકનો સંપાદક. (૨) ગ્રંથમાલા કે ગ્રંથનો સંપાદક

**એડિટિંગ** (-ટિઙ્ગ) ન. [અં.] સંપાદન-ક્રિયા

**એડી** સ્ત્રી. માણસના પગની પાનીનો નીચેનો ભાગ, પગના તળિયાનો પાછળનો ભાગ. (૨) જોડા-પગરખાં-બૂટનો પાની નીચેનો બહાર દેખાતો ટેકારૂપ ભાગ. (૩) એડીમાં લગાવાતી ઘોડેસવારના બૂટની આર. [૦ તળે (રૂ.પ.) પૂરા કબજામાં. ૦ મારવી (રૂ.પ્ર.) ઘોડાને બૂટની આર પેટ ઉપર ખૂંચવવી. (૨) સંમતિ આપવાનો ઇશારો કરવો]

**એડી-દાર** વિ. [ +ફા. પ્રત્યય ] એડીવાળું (બૂટ—ચંપલ વગેરે)

**એડી-ટહેડી** ( એ઼ડી–ટે઼ડી ) સ્ત્રી. [ જુઓ 'આડું–ટહેડું'. ] આડી ટહેડી વાત કે વર્તન. (૨) વાંકું કે અવિવેકી બોલીને કરવામાં આવતો મિજાજ

**[અંગરક્ષક]** એ. ડી. સી. પું. [ અં. સંક્ષેપ ] મોટા અધિકારીનો

**એડું** (એ઼ડું) વિ. [ જુઓ 'આડું'. ] આડાઈ કરનારું, જક્કી, જિદ્દી. (૨) લા. દુષ્ટ, હલકું

**એડો**[૧] (એ઼ડો) વિ., પું. [ જુઓ 'આડું'.] ખરાબ-દુષ્ટ માણસ

**એડો**[૨] (એ઼ડો) પું. [ જુઓ 'હેડો'. ] નેડો, પ્રબળ સ્નેહ ( ખાસ કરીને બાળકોનો એનાં સ્વજનો તરફનો )

**એડ્મિરલ** પું. [અં.] દરિયાઈ સેનાનો અધિપતિ

**એડ્મિનિસ્ટ્રેટર** પું. (અં.) કારભારી, વહીવટ કરનાર અમલદાર

**એડ્મિનિસ્ટ્રેશન** ન. [અં.] કારભાર, વહીવટ, સંચાલન

**એડ્મિશન** ન. [ અં. ] દાખલ થવાની પરવાનગી

**એડ્રેસ** ન. [અં.] સરનામું. (૨) સંબોધિત કરી અપાતું વ્યાખ્યાન

**એડવાન્સ** ન. [અં.] અગાઉથી આપવામાં આવતી રકમ (સોદા ખરીદ વગેરેમાં), પેશગી

**એડ્વોકેટ** પું. [અં.] ધારાશાસ્ત્રી, સનદી વકીલ

**એડ્વોકેટ-જનરલ** પું. [અં.] રાજ્યનો સૌથી વડો ધારાશાસ્ત્રી

**એણી**[૧] (એ-) સર્વ., સ્ત્રી. [ જુઓ 'એ[૩]' સર્વ. ] 'એ' (સ્ત્રી માટેનું સર્વનામ)—સાહિત્યિક ભાષામાં પ્રચલિત નથી.

**એણી**[૨] (એ-) સર્વ, [જુઓ 'એ[૩]' + ત્રી. વિ., એ. વ. નું જૂ. ગુ. 'એણઇ' દ્વારા ] ઉ.ત. 'એણી પેર (-રય), -રે'

**એણી**[૩] (એ-) સર્વ. [જુઓ 'એ[૩]' + સા. વિ., એ. વ. નું. જૂ. ગુ. 'એણઇ' દ્વારા. ] ઉ. ત. જુઓ નીચે 'એણી કોર' વગેરે.

**એણી કોર** (-રય), **એણી ગમ** (-મ્ય), **એણી પા, એણી મગ** (-ગ્ય), **એણી મેર** (-રય) (બધે 'એણી'.) વિ. [જુઓ તે તે શબ્દ ત્યાં ત્યાં] એ બાજુ, એ તરફ (-આ પાંચેને 'થી' અનુગથી 'એ બાજુથી', 'નું' અનુગથી 'એ બાજુનું')

**એણી પેર** ( એ઼ણી-પેરય ) ક્રિ. વિ. [ + જુઓ 'પેર'-પ્રકાર. ] એ પ્રકારે (જૂના પદ્યમાં)

**એણી વિગતે** (એ-) (-ત્યે) ક્રિ. વિ. [ + જુઓ 'વિગત' + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] એ હકીકતે

**એણું** (એ઼ણું) ન. [ સં. अदनक- > પ્રા. अइणअ- ] (લા.) ઢોરનું વસૂકી જવું એ. (૨) વિ. દુઝાણા વગરનું

**એણે**[૧] (એ઼ણે) સર્વ. [જુઓ 'એ[૨]' જૂ. ગુ. નું 'એણઇ' રૂપ સં. एनेन > પ્રા. एणेण > અપ. एणइ, एणइं ] એ (વ્યક્તિએ). (૨) એ (સાધન) વતી

**એણે**[૨] (એ઼ણે) સર્વ. [જુઓ 'એણ[૩]' આ સા.વિ. નું એ રીતનું જૂ. ગુ. 'એણઇ' રૂપ] ઉ.ત. જુઓ 'એણે અવસર'

**એણે અવસર** (-રય) ક્રિ. વિ. [ + જુઓ 'અવસર' જૂ. + ગુ. 'ઇ' સા. વિ. નું લુપ્ત પ્ર. રૂપ.] એવે સમયે, એવા પ્રસંગે

**એતત્કાલ** પું. [સં.] વર્તમાન સમય, હાલનો સમય

**એતત્કાલીન** વિ. [સં.] વર્તમાનકાલીન, વર્તમાન સમયનું, સાંપ્રતિક, હાલનું, હમણાંનું

**એતદર્થ** ક્રિ. વિ. [સં. एतद् + अर्थ] એટલા માટે, એથી

**એતદાબ** પું [અર. ઇઅ્તિદાબ્ ]સાધારણપણું, સામાન્યતા,

મધ્યમતા

**ઍતદાલ** વિ. [અર. ઇઅ્તિદાલ્] બહુ ગરમી કે બહુ ઠંડી નહિ તેવું, સમધાત, સમશીતોષ્ણ, માફકસરના હવામાનવાળું

**ઍતદીય** વિ. [સં.] એને લગતું, એ સંબંધી, એનું

**ઍતદ્દેશીય** વિ. [સં. एतद् + देशीय] આ દેશને લગતું, આ દેશનું

**ઍતાન** ક્રિ. વિ. [સંસ્કૃત પદ્ધતિના પત્રનો આરંભ કરી લખનાર પોતાના ગામનો નિર્દેશ કરતાં ત્યાં एतावान् થી શરૂઆત થતી; એનું લઘુરૂપ ગુ. માં.] આવો હું (ગામ અમુકથી)

**ઍથી, ઍથી કરીને, ઍનાથી** (ઍ:ના-થી) ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઍ[3]' + ગુ. 'થી' પાં. વિ., અનુ., 'નું' છ. વિ. અનુ., અને + જુઓ 'કરવું' + ગુ. 'ઈ, ૦ને' સં. ભૂ. કૃ. + ગુ. 'નું' છ. વિ. ના અર્થનો અનુગ + 'થી' પાં. વિ. ના અર્થનો અનુગ] એને લઈ, એને લીધે, તેથી

**ઍદિયું** ન. સફેદ

**ઍદી** વિ. [અર. 'અહ્દ્' + ફા. 'ઈ' પ્ર. મોગલ જમાનાનો એક લશ્કરી અધિકારી] (લા.) સુસ્ત, નિરુદ્યમી. [૦નું પાથરણું (રૂ. પ્ર.) ઍદી પેઠે પડ્યા રહેવાનું. ૦નો અખાડો (રૂ.પ્ર.) ઍદીખાનું. (૨) આળસુનો પીર, મોટો આળસુ]

**ઍદી-ખાનું** ન. [+ જુઓ 'ખાનું'.] આળસુઓને રહેવાનું સ્થાન કે મકાન

**ઍધાણ,-ણી** જુઓ 'ઍંધાણ,-ણી'.

**ઍન[1]** (ઍન) વિ. [અર. 'ઐન્'-મૂળ વસ્તુ, અસલ વસ્તુ] ખરું, અસલ. (૨) ખાસ, મુખ્ય. (૩) સરસ, સુંદર. (૪) સ્ત્રી., ન. શોભા. (૫) આબરૂ, શાખ. (૬) અણી-કટોકટી(નો સમય). [૦ ઊપજ (રૂ. પ્ર.) ખાસ ઊપજ. (૨) જમીનનું મહેસૂલ. ૦ કરજ (રૂ. પ્ર.) વ્યાજ વગરનું દેવું. ૦કી(-કિં)મત (કિમ્મત) (રૂ. પ્ર.) અસલ કિંમત, પડતર કિંમત, 'કૉસ્ટ પ્રાઇસ'. ૦ ખર્ચ, ૦ ખરચ (રૂ. પ્ર.) ખાસ ખર્ચ. (૨) જમીન પાછળનો ખર્ચ. ૦ ઘેન (-ઘેન) (રૂ.પ્ર.) છોકરાંઓની એક રમત. ૦ ચોમાસું (-ચો-) (રૂ. પ્ર.) ખરું ચોમાસું, ભર ચોમાસું. ૦ જમા (રૂ. પ્ર.) જમીન-મહેસૂલની આવક. ૦ જમીન (રૂ. પ્ર.) ઉત્તમ કસદાર જમીન. (૨) ખાસ વાવેતરવાળી જમીન. ૦ જ(-જુ)વાની (રૂ. પ્ર.) ભર-યૌવન, ભર-જવાની. ૦ તક (રૂ. પ્ર.) ખરેખરી તક. ૦ મજા(-ઝા)નું (રૂ.પ્ર.) બહુ મજાનું, બહુ સુંદર. ૦ લાવણી (રૂ.પ્ર.) લલકારી શકાય તેવું લાવણી-ગીત. ૦ વસૂલ (રૂ.પ્ર.) ખરી ઊપજ, નક્કી મહેસૂલ. ૦ વાવેતર (રૂ.પ્ર.) ઉત્તમ પેદાશ. (૨) ખેતીની પેદાશ. ૦ વેળા (રૂ. પ્ર.) અણી-ઓપટીનો સમય]

**ઍન[2]** (ઍન) ન. એક ઝાડ કે એનું લાકડું

**ઍન.સી.સી.** ન. [અં., સંક્ષેપ] વિદ્યાર્થીઓને પ્રાથમિક લશ્કરી તાલીમ આપતું રાષ્ટ્રિય સિપાઈ-દળ, 'નૅશનલ કૅડેટ કોર્સ'

**ઍનાથી, ઍનામાં, ઍનું, ઍને** (ઍ:-) જુઓ 'ઍ[3]'માં.

**ઍનાયત** (ઍ-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઇનાયત'.] બક્ષિસ. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) પદવી-ઇલકાબ વગેરે આપવાં]

**ઍનાર્કિસ્ટ** વિ. [અં.] અંધાધૂંધી ફેલાવનાર, અરાજકતા ફેલાવનાર, વિપ્લવકારી. (૨) એ પ્રકારનો એક રાજકારી પક્ષ

**ઍનાર્કી** સ્ત્રી. [અં.] અંધાધૂંધી, અરાજકતા

**ઍની** (ઍ:ની) સર્વ. [જુઓ 'ઍ[3]' જ. ગુ. માં 'ઍનઇ' સ્ત્રી. વિ., અને સા. વિ., એ. વ. ના રૂપનો સંકોચ] [૦ મેતે, ૦ મેળે (રૂ. પ્ર.) સ્વાભાવિક રીતે, સહેજે, પોતાની મેળે. ૦ ઉપર, ૦ વિશે, ૦ માથે એ રીતનો પ્રયોગ હાલ '-ના ઉપર, -ના વિશે, -ના માથે' એ રૂપમાં પ્રચલિત થતો જાય છે.]

**ઍનીમા** પું., સ્ત્રી. [અં.] ગુદા વાટે ઔષધ કે સાબુ મેળવેલ પાણીની અપાતી પિચકારી. [૦ આપવો (રૂ. પ્ર.) બીજાને ઍનીમાનું પ્રવાહી ચડાવવું. ૦ લેવો (રૂ. પ્ર.) વ્યક્તિએ પોતે ઍનીમાનું પ્રવાહી ચડાવવું]

**ઍનીમિયા** પું. [અં.] લોહીનું પાણી થવાનો રોગ, પાંડુરોગ

**ઍની-મોટર** ન. [અં.] પવનની ગતિ માપવાનું યંત્ર

**ઍનું** (ઍ:નું) વિ. [જુઓ 'ઍ[3]' + છ.વિ. ના અર્થનો અનુગ] એ (વ્યક્તિ કે પદાર્થ)નું

**ઍને** (ઍ:ને) ક્રિ. વિ. [+ ગુ. 'નું' + 'એ' સા. વિ., નો પ્ર. લાગ્યે.] એ (વ્યક્તિ કે પદાર્થ)ને

**ઍનૅટોમી** સ્ત્રી. [સં.] શરીર-વિદ્યા

**ઍનેમલ** પું. [અં] બહારનો ઓપ આપનારો પદાર્થ (એ રંગ ધાતુ વગેરેના રૂપમાં હોય તેમ દાંત વગેરેમાં છે તેમ કુદરતી પણ હોય), 'ઇનૅમલ'

**ઍનેસ્થેટિક** વિ. [અં.] ચામડીની બહેરાશ લાવી આપનાર, નિશ્ચેતક, સંવેદનાહારક (દવા વગેરે) [ડૉક્ટર

**ઍનેસ્થેટિસ્ટ** વિ., પું. [અં.] ચામડીની બહેરાશ આપનાર

**ઍનોફિલસ** પું. [અં.] જેના કરડવાથી ટાઢિયો (મૅલેરિયા) તાવ આવે છે તે જાતનો મચ્છર [કરનાર

**ઍન્ગ્રેવર** (ઍક્ગ્રે-) વિ. [અં.] ધાતુ પથ્થર વગેરેમાં કોતરણી

**ઍન્જિન** (ઍન્જિન-) ન. [અં.] વેગ આપનારું યંત્ર, ચાલક યંત્ર

**ઍન્જિન-ખાતું** (ઍન્જિન-) ન. [અં. + જુઓ 'ખાતું'.] કારખાનાનો ઍન્જિન ગોઠવ્યું હોય છે તે ભાગ

**ઍન્જિન-ડ્રાઇવર** (ઍન્જિન-) વિ. [અં.] ચાલક યંત્ર ચલાવનાર

**ઍન્જિનિયર** (ઍન્જિનિ-) પું. [અં.] ભિન્ન ભિન્ન પ્રકારની યાંત્રિક વિદ્યાનો જ્ઞાતા-જેવો કે 'મિકૅનિકલ' 'ઇલેક્ટ્રિક' 'નેવલ' 'મરીન' 'રેલવે' 'માઇનિંગ' 'સૅનિટરી' 'ઇરિગેશન' 'સિવિલ' અને 'આર્કિટેક્ટ' વગેરે, ઇજનેર

**ઍન્જિનિયરિંગ** (ઍન્જિનિયરિઙ્) ન. [અં.] ઍન્જિનિયરની ભિન્ન ભિન્ન તે તે વિદ્યા, ઇજનેરી

**ઍન્ટિમની** સ્ત્રી., ન. [અં.] એક ધાતુ કે જેનો છાપખાનાનાં સીસાનાં બીબાં બનાવવામાં સીસા સાથે મિશ્રણ કરવામાં ઉપયોગ થાય છે

**ઍન્ડોર્સ** પું. [અં.] હૂંડી કે ચેક ઉપર કરવામાં આવતી સહી

**ઍન્યુઇટી** સ્ત્રી. [અં.] બાંધી મુદત સુધીને માટે નક્કી કરેલી વ્યાજે મૂકેલી રકમ

**ઍન્લાર્જ** વિ. [અં.] મોટું કરેલું

**ઍન્લાર્જ-ફોટો** પું. [+ જુઓ 'ફોટો'.], **ઍન્લાર્જમેન્ટ** (-મૅણ્ટ) ન. [અં.] નાના ઉપરથી મોટું કરવામાં આવેલું ફોટો-ચિત્ર

**ઍન્વલપ** ન. [અં.] ટપાલ વગેરે માટેનું પરબીડિયું, 'કવર'. (૨) બુકપોસ્ટ વગેરે માટેનું 'રૅપર'

**ઍન્સાઇક્લોપીડિયા** પું. [અં.] જ્ઞાનકોશ, સર્વવિદ્યા-કોશ

**ઍપેંડિક્સ** (ઍપેણ્ડિક્સ) ન. [અં.] ગ્રંથ કે લખાણ પૂરાં થયે વધારાની જરૂરી વિગતોની તપસીલ, પરિશિષ્ટ. (૨) જમણી

બાજુએ પેડુમાં મોટું અને નાનું આંતરડું મળે છે ત્યાં વધતો પુચ્છાકાર ભાગ [સોજો

**ઍપેંડિસાઇટિસ** (ઍપેન્ડિ-) ન. [અં.] પેડુમાંના ઍપેંડિક્સનો

**ઍપોલો** પું. [ગ્રી.] પ્રાચીન ગ્રીક લોકોનો એક દેવ, સૂર્ય. (સંજ્ઞા.)

**ઍપોલોજી** સ્ત્રી. [અં.] દિલગીરી દર્શાવવાપણું, ક્ષમા, માફી

**એ પ્રમાણે** ક્રિ. વિ. [+ સં. + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] એવી રીતે

**એપ્રિલ** પું. [અં.] ઈસવીસનનો ચોથો મહિનો. (સંજ્ઞા.)

**એપ્રિલ-ફૂલ** પું. [અં.] એપ્રિલ મહિનાની પહેલી તારીખે મશ્કરી કરવાનો પશ્ચિમી રિવાજ

**ઍપ્રૂવર** પું. [અં.] ન્યાયની અદાલતમાં આરોપીઓમાંનો સરકાર-પક્ષે બનેલો સાક્ષી, માફીનો

**ઍપ્રેંટિસ** (ઍપ્રેંટિસ) વિ. [અં.] અમુક મુદત સુધી નોકરી માટેની ઉમેદવારી કરનાર ઉમેદવાર

**ઍપ્લિકેશન** સ્ત્રી. [અં.] અરજ-પત્ર, અરજી

**ઍફિડેવિટ** સ્ત્રી. [અં.] સોગંદ ઉપર લખવામાં આવેલા નિવેદનનું સરકાર-પ્રમાણિત પત્ર ઉપરનું લખાણ, સોગંદનામું

**એબ** (ઍબ) સ્ત્રી. [અર. ઐબ્] શરીરમાંની ખોડ-ખાંપણ-ખામી. (૨) (લા.) દૂષણ, કલંક, લાંછન. (૩) દુષ્ટતા. [**૦ ઉઘાડવી** (રૂ. પ્ર.) કલંક કે દૂષણ કહી બતાવવું. **૦ ઢાંકવી** (રૂ. પ્ર.) ગુહ્ય ભાગને વસ્ત્રથી ઢાંકવો. **૦ જોવી** (રૂ. પ્ર.) વાંક કાઢવો. **૦ લગાડવી** (રૂ.પ્ર.) દોષ દેવો. **૦ લાગવી** (રૂ.પ્ર.) કલંક વહોરાવું]

**એબ-દાર** (ઍબ-) વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] એબવાળું, ખોડ-ખાપણવાળું. (૨) દોષપાત્ર, કલંકવાળું

**એબદારી** (ઍબ-) સ્ત્રી. [+ ફા. 'ઈ' પ્રત્યય.] એબદાર હોવાપણું

**એબ-લગામણું** (ઍબ-) વિ. [+ જુઓ 'લગાવવું' + ગુ. 'આમણું' કૃ. પ્ર.] પોતાને એબ લગાડે તેવું, કલંક ચડાવનારું (પોતા ઉપર) [એબવાળું, કલંકી

**એબિયલ** (ઍબિ-) વિ. [+ ગુ. 'ઇયુ' + 'અલ' ત. પ્ર.]

**ઍબૉર્શન** ન. [અં.] ગર્ભપાત (અ-કુદરતી રીતે શસ્ત્રક્રિયાથી યા બીજી રીતે કરાવવામાં આવતો)

**એબક** સ્ત્રી. જુઓ 'હબક'. [પ્રે., સ. ક્રિ.

**એબકવું** જુઓ 'હબકવું'. **એબકાવું** ભાવે., ક્રિ. **એબકાવવું**

**એબકાવવું, એબકાવું** જુઓ 'એબકવું'માં.

**એમ[1]** (ઍમ) ક્રિ.વિ. [સં. एवम् > અપ. एवँ, एम તત્સમ] એ પ્રમાણે, એ રીતે, એવી રીતે. (૨) એ બાજુ, એ તરફ. (૩) એવું. (૪) કે.પ્ર. 'હું સમજ્યો કે સમજી' એ ભાવ બતાવનારો ઉદ્ગાર. [**૦ કરતાં** (રૂ.પ્ર.) એવું કરવાથી. **૦ છતાં** (રૂ. પ્ર.) એવું હોવા છતાં, તોપણ. **૦ નું એમ** (-ઍમ) (રૂ.પ્ર.) જેવું હોય તેવું ને તેવું. (૨) કાંઈ કર્યા વિના, કાંઈ ફેરફાર કર્યા વિના. **૦ને એમ** (-ઍમ) (રૂ.પ્ર.) ઠાલું,

**એમ[2]** પું. [અં.] છાપખાનામાં વપરાતું બીબાંઓનું બાર પૉઇંટની પહોળાઈનું એક માપ [એ બાજુ

**એમણું** (ઍ:મણું) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'એમ[1]' + ગુ. 'ણું' ત. પ્ર.]

**એમનું** (ઍ:મનું) વિ. [જુઓ 'એ[3]' + બ. વ. નો 'મ' + 'નું' છ. વિ ના અર્થનો અનુગ.] એઓનું (બ. વ.નો ભાવ.) ('એમના-' અંગ તરીકે થઈ એને અનુગો નામયોગીઓ વગેરે લાગે.)

**એમરી** પું. [અં.] ધાતુને સાફ કરી ઓપ દેવાનો એક ઘણી કઠણ ધાતુનો ભૂકો, રેખમાળ

**એમરી-પેપર** પું. [અં.] એમરીનું પડ ચડાવેલો કાગળ

**એમ. પી.** પું. [અં. 'મેમ્બર ઑફ ધ પાર્લામેન્ટ' નું આદ્યાક્ષરી ટૂંકું રૂપ] ભારતીય વગેરે લોકસભાનો સભ્ય

**એમ. સી. સી.** ન. [અં. સંક્ષેપ] વિદ્યાર્થીઓને પ્રાથમિક લશ્કરી તાલીમ આપતું રાષ્ટ્રિય સિપાઈ-દળ, એન. સી. સી. થી ઊતરતી કક્ષાનું એવું દળ [યંત્ર, 'ઍમ્પ-મીટર'

**ઍ-મીટર** [અં.] ઍમ્પ-માપક, વીજળીનો પ્રવાહ માપનારું

**ઍમીબા** ન. [અં.] એક કોશવાળું એક જાતનું નાનામાં નાનું જંતુ [કરતું (કલાકાર)

**ઍમેચ્યોર** વિ. [અં.] સ્વેચ્છાએ સેવાભાવે કામ શીખતું કે

**ઍમોનિયા** પું. [અં.] એક પ્રકારનો ગૅસવાયુ (પ. વિ.)

**ઍમ્પ, -મ્પેર** પું. [અં.] વીજળીનો પ્રવાહ માપવાનો એકમ

**ઍમ્પેરેજ** ન. [અં.] વીજળીના પ્રવાહનું માપ

**ઍમ્મીટર** ન. [અં.] જુઓ 'ઍ-મીટર'

**ઍમ્બૉસિંગ** (-સિઙ્ગ) ન. [અં.] ધાતુનાં પતરાં તેમજ વસ્ત્ર કાગળ વગેરે ઉપર ઊપસી આવે એ પ્રકારનું આલેખન-ચિત્રણ –આકારણી વગેરે

**ઍમ્બર** પું. [અં.] સુગંધી ગૂંદર જેવો એક પદાર્થ, કેરબો

**ઍમ્બેસી** સ્ત્રી. [અં.] વિદેશી એલચી-ખાતું

**ઍમ્બેસેડર** પું. [અં.] જુઓ. 'એલચી[2]'.

**ઍમ્બ્યુલન્સ** સ્ત્રી. [અં.] માંદા કે ઘાયલ માટેનું વાહન, માંદા-ગાડી [ચલાવનાર

**ઍમ્બ્યુલન્સ-ડ્રાઇવર** વિ., પું. [અં.] માંદા-ગાડીનો

**એય** કે.પ્ર. [જુઓ 'એ[4]' + ગુ. સ્વાર્થે 'ય'.] એલા કે એલી (ઉદ્ગાર)

**ઍર-કન્ડિશન્ડ** (-કન્ડિશણ્ડ) વિ. [અં.] હવાની બાબતમાં જોઇતી ઠંડક આપતું [ઢોયો

**એરકા** સ્ત્રી. [સં.] ધારદાર પત્તીવાળું પાણીમાં થતું એક ઘાસ,

**ઍર-ગન** સ્ત્રી. [અં.] હવાના જોરથી ફોડવાની બંદૂક

**એરગેરિયા** (-ગૅરિયા) વિ., સ્ત્રી. [સ્વા. 'એર' + અર. 'ગૈર્'. બીજું + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] નામના કે વગર સરકાર ધારાની ઇનામી (જમીન). (૨) બીજાને હવાલે સોંપેલી, બારખલી (જમીન) [હવા-બંધ

**ઍર-ટાઇટ** વિ. [અં.] હવા ન જઈ શકે તેવું, વાયુ-પ્રતિબંધક,

**એરડિયું** જુઓ. 'એરંડિયું.'

**એરડી** જુઓ 'એરંડી.'

**એરડો** જુઓ 'એરંડો.'

**એરણ** (એરણ્ય) સ્ત્રી. ચોરસ મથાળ-સપાટીનું લોખંડનું ગચિયું કે જેના ઉપર ધાતુની ઘડતર કરવામાં આવે છે. (૨) કાનમાં આવેલું એરણના ઘાટનું એક હાડકું. [**૦ ઉપર ચઢ(-ઢા-)વવું, -ણે ચઢા(-ઢા-)વવું** (રૂ. પ્ર.) કસી જોવું, પરીક્ષા કરવી]

**એરણ-કાકડી** સ્ત્રી. [સં. एरण्ड + જુઓ કાકડી'.] પોપૈયું, પપૈયું (એ નામનું ફળ), અમૃત-ફળ

**એરણ-ખુરી** સ્ત્રી. શંખાવલીના જેવાં ફળ અને ડોડવા ધરાવતો ઘઉંના વાવેતરમાં થતો એક છોડ

**એરણ-મૂલ** ન. અરણીનું ઝાડવું

**એરણિયું** ન. કોશ છૂટો હોય ત્યારે વરત કૂવામાં ન જતી રહે એ માટે પૈડા સાથે વરતને જોડી રાખનારો દોરડાનો ટુકડો
**એરદોસ** પું. મીઠો અજમો
**એર-ફોર્સ** સ્ત્રી. [અં.] વિમાની દળ, હવાઈ-દળ
**એરમડી** સ્ત્રી. એ નામનું એક ઝાડ
**એરમડું**[1] ન. એરમડીનું ફળ
**એરમડું**[2] ન. અબોટમાં પહેરવાનું જાડું શણિયું, ચીકટો
**એર-મે(૦ઇ)-લ** સ્ત્રી. [અં.] હવાઈ વિમાન મારફત જતી-આવતી ટપાલ, વિમાની ટપાલ
**એર-મોટર** સ્ત્રી. [અં.] વાયુથી ચાલતું ઊંચકવાનું યંત્ર, પવન-ચક્કી
**એર-લાઇન્સ** સ્ત્રી. [અં.] વિમાની કંપની
**એરવદ** પું. [અવે. અએથ્ર-પૈતી > પેહે. હરબદ] દાવરની દીક્ષા પામેલ જરથોસ્તી-પારસી· (પારસી.)
**એરવાદસ** ન. એક ઓષધિનું ઉપયોગી બી, બાદિયાન
**એર-શિપ** ન. [અં.] હવાઈ વિમાન
**એર-સર્વિસ** સ્ત્રી. [અં.] હવાઈ વિમાનો દ્વારા થતો વ્યવહાર
**એરસા** સ્ત્રી. એક જાતના ઝાડની સુગંધી છાલ. (પારસી.)
**એરંગ** (એરઙ્ગ) સ્ત્રી. [સં., પું.] એક જાતની માછલી, 'હેરિંગ'
**એરંડ(૦ ડ)** (એરણ્ડ) પું. [સં.] એરંડાનો છોડ, એરંડો, દિવેલો
**એરંડ-કાકડી** (એરણ્ડ-) સ્ત્રી. [+ જુઓ. 'કાકડી'.] (એરંડા જેવાં પાંદડાં થતાં હોવાને કારણે) પોપૈયાનું ઝાડ. (૨) પપૈયું, અમૃત-ફળ, એરણ-કાકડી
**એરંડ-મૂલ(-ળ)** (એરણ્ડ-) ન. [સં.] એરંડાના છોડનું મૂળિયું
**એરંડ-વિષ** (એરણ્ડ-) ન. [સં.] એરંડાના છોડમાં રહેલું એક પ્રકારનું ઝેર [દિવેલો
**એરંડ-વૃક્ષ** (એરણ્ડ-) ન. [સં., પું.] એરંડાનો છોડ, એરંડો,
**એરંડિયું** (એરણ્ડિયું) ન. [સં. एरण्डिकक > પ્રા. एरंडिअअ-] એરંડાનાં બીજમાંથી કાઢવામાં આવતું તૈલી પ્રવાહી, એરડિયું, દિવેલ. [૦ આપવું (રૂ.પ્ર.) જુલાબ-રેચ આપવો. (૨) ધમકાવવું. ૦ પીધા જેવું (-જેઃવું) (રૂ. પ્ર.) મોઢા ઉપર· ગમગીની-અરુચિ જેવો ભાવ બતાવતું. ૦ પીવું (રૂ. પ્ર.) અરુચિઅણગમો·શરમ વગેરે બતાવવાં]
**એરંડી** (એરણ્ડી) સ્ત્રી. [સં. एरण्डिका > પ્રા. एरंडिआ] નાની જાતનો એરંડો. (૨) એરંડાનું બી, એરડી
**એરંડો** (એરણ્ડો) પું. [સં. एरण्डक + ગુ. 'ઉ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] એરંડવૃક્ષ, એરંડો, દિવેલો. (૨) (લા.) લૂલીટાંગ જેવી એક દેશી રમત
**એરા**[1] પું., બ. વ. નહોર, પંજા
**એરા**[2] સ્ત્રી. કબજો. (૨) પહોંચ. (૩) પકડ, ચાંપ. (૪) હદ
**એરાફ, -બ** પું. [અર. 'એરાફ'-સ્વર્ગ અને નરકની વચ્ચેની જગ્યા] (લા.) જહાજ-વહાણનો નીચલો ભાગ
**એરાવવું, એરાવાવું** જુઓ. 'એરાવું'માં.
**એરાવું** (એરાવું) અ. ક્રિ. ખૂંચવું. (૨) ભેરાવું, વીંટળાવું. (૩) (ચણિયારામાંથી) છૂટું પડી જવું. (૪) ડગમગવું. (૫) વધુ પડતું થવું, વિસ્તરવું. એરાવાવું ભાવે., ક્રિ. એરાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**એરિયલ** ન. [અં.] રેડિયોનો ધ્વનિ ઝીલવાના તારની માંડણી
**એરિયો-બેરિયો** પું. [જુઓ. 'બેરિયો', દ્વિર્ભાવ.] પરચૂરણ લાકડું, આટકાટ
**એરિસ્ટોક્રસી** સ્ત્રી. [અં.] અમીરો કે શ્રીમંતોના પ્રાધાન્યવાળું રાજ્ય. (૨) (ગ્રીક ભાષામાં પ્રાચીન સારો અર્થ, આજની પરિભાષામાં) ગરીબોને ચૂસનારા મૂડીવાદીઓનું રાજ્ય
**એરિંગ**[1] (એરિઙ્ગ) પું. [અં.] વહાણના સઢને પહોળો યા સાંકડો કરવા માટે દોરડા વડે જે ભાગમાંથી ખેંચી બાંધવામાં આવે છે તે
**એરિંગ**[2] (એરિઙ્ગ) ન. [અં. 'ઇયર્-રિંગ'] કાનની બૂટમાં પહેરવાનું એક પ્રકારનું ઘરેણું
**એરી-ફેરી** ક્રિ. વિ. [રવા.] હચુડચુ, અનિશ્ચિત
**એરી-રેશમ** ન. [જુઓ 'રેશમ' દ્વારા.] એરંડાનાં પાન ખાઈ જીવનાર કીડાએ બનાવેલું રેશમ
**એરુ** (એઃરુ) પું. [સં. अजगर > પ્રા. अयअर, अइअर-] સર્પ
**એરુ-ઝાંઝર** (એઃરુ-) ન. [+ જુઓ 'ઝાંઝર[2].'] સર્પ વગેરે ઝેરી જનાવર
**એરું** (એઃરું) ન. જુઓ 'એરુ'.
**એરું-ઝાંઝર** (એઃરું-) જુઓ. 'એરુ-ઝાંઝર.'
**એરો**[1] (એરો) પું. [સં. अति-चरक- > પ્રા. अइ-अरअ-] આવરો-જાવરો, અવર-જવર. (૨) કોઈ બીજાની શક્તિ. (૩) નુકસાન, જોખો. (૪) (લા.) જનાવરના ઈજા કરવાના નહોર [નિશાન
**એરો**[2] ન. [અં.] બાણ. (૨) બાણનું નિશાન, માર્ગદર્શનનું
**એરો-બ(-બે)રો** પું. [જુઓ. 'એરો,' દ્વિર્ભાવ.] સોના અથવા ચાંદીનો ખરી પડેલો ભૂકો, સોના-રૂપાનો ઝીણો ભંગાર
**એરોગ્રામ** સ્ત્રી. [અં.] વિમાની ટપાલ [મેદાન, વિમાની મથક
**એરો-ડ્રોમ** ન. [અં.] હવાઈ વિમાનોને ચડવા ઊતરવા માટેનું
**એરો-પ્લે(૦ઇ)ન** ન. [અં.] હવાઈ વિમાન, હવાઈ જહાજ
**એરો-રૂટ** ન. [અં.] એ નામના છોડનાં મૂળિયાંમાંથી બનાવાતો સફેદ લોટ જેવો પદાર્થ, આરારૂટ, તપખીર, અબીલ
**એલ એલ. એમ.** વિ. [અં. 'માસ્ટર્ ઑફ લૉ'નું ટૂંકાક્ષરી રૂપ] યુનિવર્સિટીની કાયદાની અનુસ્નાતક પરીક્ષા પાસ કરી ચૂકેલ માણસ
**એલ એલ. ડી.** વિ. [અં. 'ડૉક્ટર ઑફ લૉ'નું ટૂંકાક્ષરી રૂપ] કાયદાના ઉચ્ચ પ્રકારના જ્ઞાન માટે જેને યુનિવર્સિટી તરફથી માનદ પદવી મળી છે તેવું
**એલ એલ. બી.** વિ. [અં. 'બેચલર્ ઑફ લૉ'નું ટૂંકાક્ષરી રૂપ] કાયદાના વિષયમાં યુનિવર્સિટીનો સ્નાતક
**એલકી** સ્ત્રી. [ચરો.] જુઓ 'એલચી'.
**એલચડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'એલચી' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઇલાયચી, એલચી. (પદ્યમાં.)
**એલચી**[1] સ્ત્રી. [સં. एला, ફા. ઇલાયચી] જુઓ 'ઇલાયચી.'
**એલચી**[2] પું. [તુર્કી. 'ઇલ્ચી'=પેગામ લઈ જનાર] એક રાજ્યનો બીજા રાજ્યમાં મોકલેલો પ્રતિનિધિ, 'ઍમ્બૅસૅડર', 'કૉન્સલ' [એક સ્વાદિષ્ઠ કેળું
**એલચી-કેળું** ન. [જુઓ 'એલચી[1]' + 'કેળું'.] નાની જાતનું
**એલચી-ખાતું** ન. [જુઓ 'એલચી[2]' + 'ખાતું'.] વિદેશમાંનું એલચીનું કાર્યાલય, રાજદૂત-ભવન, 'ઍમ્બૅસી,' 'કૉન્સ્યુલેટ'
**એલચી-ગીરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'એલચી[2]' + ફા. પ્રત્યય] વિદેશમાંની

એલચીની કામગીરી [રહેવાનું કામ કરવાનું મકાન

**એલચી-ઘર** ન. [જુઓ 'એલચી[૨]' + 'ઘર'.] વિદેશમાં એલચીને

**એલચી-ડો(-દો)ડો** પું. [જુઓ 'એલચી[૧]' + 'ડો(-દો) ડો.'] એલચીનો બીજારેલો કોશ કે પોપટો

**એલચો** પું. [જુઓ 'એલચી[૧]'.] મોટી એલચીનો છોડ. (૨) એલચાનો ડોડો

**એલટી** સ્ત્રી. એ નામનો એક વેલો

**એલતેમાસ** જુઓ 'ઇલ્તિમાસ'.

**એલ-ફેલ** (ઍ:લ-ફૅલ) વિ. ['ફેલ' = 'ઢંગ'નો દ્વિર્ભાવ] ગમે તેવું અસભ્યતાવાળું. (૨) ન. અસભ્ય ચેન-ચાળા

**એલળવું** અ. ક્રિ. વાતાવરણમાં ભીનાશ આવતાં ક્ષારવાળી વસ્તુનું ભીનું થવું, ક્ષારવાળી વસ્તુમાંથી પાણી છૂટવું. **એલળાવું** ભાવે., ક્રિ. **એલળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**એલળાવવું, એલળાવું** જુઓ 'એલળવું'માં.

**એલા[૧]** સ્ત્રી. [સં.] ઇલાયચી, એલચી

**એલા[૨]** જુઓ 'અલ્યા'. [હેલી (વરસાદની)

**એલાટી** (એલા:ટી) સ્ત્રી., -ટું ન. [જુઓ 'હેલી'- એલી']

**એલાણ** વિ. અગાધ, અમાપ, તાગ વગરનું

**એલાન** (ઍલાન) ન. [અર. ઍઅ્‌લાન્] જાહેરાત, ઢંઢેરો, ઘોષણા. (૨) નિમંત્રણ, હકારું

**એલાયચી** સ્ત્રી. જુઓ 'ઇલાયચી'.

**એલાર્મ** પું. [અં.] ભયની ચેતવણી. (૨) ચેતવણી-રૂપે વાગતો ઘંટ કે (ઘડિયાળની) ટકોરી, એલારામ [નો ડબો

**એલાર્મ-પીસ** ન. [અં.] ટકોરી-ઘંટીવાળું ઘડિયાળ, ઘડિયાળ-

**એલાવન્સ** ન. [અં.] કોઈ પણ પ્રકારની કામગીરીને માટે ચાલુ ઉપરાંત મળતું વેતન, ભથ્થું, ઊચક મુસારો

**એલિબી** સ્ત્રી. [અં.] ગુનો બન્યો હોય તે સમયે આરોપીનું સ્થાન ઉપર ગેરહાજર હોવું બતાવતી સાબિતી

**એલિવેટર** ન. [અં.] વજનદાર વસ્તુઓને ઊંચે ચડાવવા વપરાતો સંચો, ઊંટડો, 'ક્રેઇન'

**એલી[૧]** કે. પ્ર. [જુઓ 'અલ્યો'.] સ્ત્રીને માટે સંબોધનમાં માત્ર વપરાતો ઉદ્‌ગાર, અલી

**એલી[૨]** (ઍ:લી) જુઓ 'હેલી.'

**એલી એલી** કે. પ્ર. મહોરમના સમયમાં કૂટતાં કે હૂલ ખાતાં આવેશમાં બોલાતો શબ્દ. (૨) યુદ્ધમાં મુસલમાનો તરફથી વપરાતો શૂરાતનભર્યો ઉદ્‌ગાર

**એલું-ઘેલું** (ઍ-, ઘૅ-) વિ. [જુઓ 'ઘેલું', દ્વિર્ભાવ] બહુ સાન -સૂઝ ન હોય તેવું, ગાંડું-ઘેલું

**એલેત, -તું** જુઓ 'અલેતું'.

**એલો-ઘે(-બે)લો** (ઍ-, ઘૅ-, બૅ-) પું. [જુઓ 'એલું-ઘેલું.'] મોઈદંડાની એક જાતની રમત

**એલોપથી** સ્ત્રી. [અં.] ચિકિત્સાની યુરોપીય ઉપચાર-પદ્ધતિ ('આયુર્વેદ' 'યુનાની' અને 'હોમિયોપથી'થી જુદા પ્રકારની, જેમાં રોગને એકદમ દબાવી દેવાના ઉપચારને પ્રાધાન્ય હોય છે.)

**એલ્ગાર** પું. [તુર્કી. ઇલ્ઘાર] ઉઠાવ. (૨) ચડાઈ, હલ્લો

**એ(-ઍ)લ્જિ(-લ્જે)બ્રા** ન. [અર. 'એલ્-જબ્ર્'-ભાંગેલું જોડવું, હાલત સુધારવી-દ્વારા અં.] અક્ષર-ગણિત, બીજ-ગણિત

**એલ્તેમાશ** સ્ત્રી. જુઓ 'ઇલ્તિમાસ'. [નુકસાનકારક પદાર્થ

**એલ્બ્યુમન** ન. [અં.] માંદા માણસના પેશાબમાં જતો

**એલ્યુમિનિયમ** સ્ત્રી., ન. [અં.] ખૂલતા રાખોડી રંગની વજનમાં હળવી એક ધાતુ. (૨) વિ. આસમાની ઝાંયવાળો ધોળો (રંગ) [સરહદને લગતું

**એલ્લાઈ** સ્ત્રી. [તામિ. 'એલ્લા'=તકરાર + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.]

**એવડલું** વિ. [જુઓ 'એવડું' + 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર., પણ ઉચ્ચારણે 'એવલડું' સ્વાભાવિક.] એવડું. (પદ્યમાં).

**એવડું** વિ. [સં. एतावत्- > અપ. एवड-, સરખાવો 'આવડું' 'જેવડું' 'તેવડું' 'કેવડું'.] એટલા કદનું-માપનું

**એવડુંક** વિ. [ + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] માત્ર એવડું, ઝીણકું

**એવણ** સર્વ. [જુઓ 'એ[૩]'; પારસી લોકોની બોલીમાં] એ, પેલો

**એવમ્** ક્રિ. વિ. [સં.] હાજી, હારતો. (૨) ઠીક છે

**એવમેવ** ક્રિ. વિ. [+સં. एव, સંધિથી] એ પ્રમાણે જ, એ રીતે જ

**એવરત** ન. દિવાસાનું વ્રત, જાગરણનું એક વ્રત, એવ્રત

**એવલડું** જુઓ 'એવડલું'.

**એવસુ** સ્ત્રી. સૌભાગ્યવતી સ્ત્રી, સોહાસણ

**એવાતણ, -ન** ન. પતિની હયાતી સુધીનું સ્ત્રીનું સૌભાગ્ય

**એવાન** (ઍવાન) પું. [ફા. અય્‌વાન્] દીવાનખાનું, બેસવા-ઊઠવાનો ખંડ. (૨) મહેલ, મોટી હવેલી, મોટું મકાન

**એવામાં** (એ:વામાં) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'એવું' + ગુ. 'માં' સા. વિ. ના અર્થનો અનુગ.] એ સમય દરમ્યાન, એટલા સમયમાં, દરમ્યાન

**એવું** (ઍ:વું) વિ. [સં. एतावत्- > પ્રા. एअ- 'સાદૃશ્ય' ને અર્થે. જૂ.ગુ. 'એહેવઉ'] એના જેવું. (૨) એના પ્રકારનું કે રીતનું

**એવે** (ઍ:વે) ક્રિ. વિ. [પ્રા. एवइ મળે છે; તેમ 'એવું' +ગુ. 'એ' સા. વિ. નો પ્ર.] એ સમય દરમ્યાન, દરમ્યાન, એવામાં [બતાવનારો પુરસ્કાર

**એવૉર્ડ** પું. [અં.] ચુકાદો, નિર્ણય, ફેંસલો. (૨) માન

**એવ્રત** ન. જુઓ 'એવરત'.

**એશ** (ઍશ) સ્ત્રી. [અર. 'ઐશ્'-જિંદગી, જીવિકા; ખોરાક. ફા. માં મોજ-મજા] મોજમજા, સુખચેન, રંગબાજી

**એશ-આરામ** (ઍશ-) પું. [અર. 'ઐશ્'-વ + ફા. અથવા 'ઐશો-' ફા.] મોજવિલાસ અને આરામ

**એશ-આરામી** (ઍશ-) સ્ત્રી. [ + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] એશ-આરામમાં પડેલું, વિલાસી

**એશિયા** પું. [અં.] પૂર્વ રશિયાથી મધ્ય એશિયા-અરબ-સ્તાન-ઈરાન-અફઘાનિસ્તાન-પાકિસ્તાન-ભારત-સિલોન-બ્રહ્મદેશ-હિંદ એશિયા-ચીન-જાપાન સહિતનો પૃથ્વીનો વિશાળ ખંડ [એશિયા ખંડનું

**એશિયાઈ** વિ. [ + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] એશિયાને લગતું,

**એષણા** સ્ત્રી. [સં.] ઇચ્છા, વાંછના, (૨) વાસના

**એષણા-સમિતિ** સ્ત્રી. [સં.] બેતાળીસ પ્રકારના દોષ વિનાની ભિક્ષાનું અન્ન મુનિએ લેવું એ. (જૈન.)

**એષણા-વ્યાપાર** પું. [સં.] ઇચ્છાની કોઈ પ્રકારની હિલ-ચાલ, ઇચ્છા-વ્યાપાર, કામના-વ્યાપાર, 'વૉલિશન' (કે.હ.)

**એષણીય** વિ. [સં.] ઇચ્છવા યોગ્ય, વાંછવા યોગ્ય

**એસણું** ન. સોનીની નાની સગડી

**એસરવું** (એસર-) અ. ક્રિ. [સં. अति-सृ-सर्- > પ્રા. अइ-सर-] પથરાવું. (૨) પરસેવો છૂટવો. (૩) ઓગળવું. (૪) પાતળા થવું, સુકાવું, ઓસરવું. (૫) ગૂમડા કે ઘામાંથી પાણી નીકળવું. (૬) પાછા હઠવું. (૭) નીચે જવું, ઓછું થવું. **એસરાવું** (ઍસરા-) ભાવે., ક્રિ. **એસરાવવું** (ઍસરા-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**એસરાવવું, એસરાવું** (ઍસરા-) જુઓ 'એસરવું'માં.

**ઍસાઇનર** વિ. [અં.] કોઈ અન્યને નામે કરી આપનાર

**ઍસાઇની** વિ. [અં.] જેના નામ ઉપર કરવામાં આવે છે તે

**ઍસાઇન્મેન્ટ** (-મેણ્ટ) ન. [અં.] કોઈ ને નામે કરવાની ક્રિયા, સુપરત-નામું

**ઍસાયલમ** ન. [અં.] ગાંડાની હૉસ્પિટલ

**ઍસિટેડ** પું. [અં.] ઍસેટિક ઍસિડનો ક્ષાર (ર. વિ.)

**ઍસિડ** પું. [અં.] એક રાસાયણિક ઉગ્ર સત્ત્વ, તેજાબ

**ઍસિડિક** વિ. [અં.] ઍસિડવાળું, ઍસિડને લગતું

**ઍસિડિટી** સ્ત્રી. [અં.] આંતરડામાં થતી રોગાત્મક ખટાશ

**એ. સી.** પું. [અં. 'ઑલ્ટરનેઇટ કરન્ટ'નું ટૂંકું રૂપ] પ્રવાહની દિશા બદલે તેવો એ નામનો વીજળીનો પ્રવાહ. (પ. વિ.]

**એ. સી. ડાયનેમો** પું. [અં.] એ. સી. પ્રવાહ ઉત્પન્ન કરનારું યંત્ર, 'ઑલ્ટરનેઇટર'

**ઐસી-તૈસી** સ્ત્રી. [હિં. ऐसी-तैसी > સં. ईदृश्-तादृश- માંથી, સરખાવો મધ્ય. ગુ. એસું-તેસું] (લા.) અશ્લીલ ગાળ તરીકે વપરાતો શબ્દ

**ઍસેટિક ઍસિડ** પું. [અં.] સરકાનો તેજાબ

**ઍસેટિલીન** પું. [અં.] બળે તેવો એક વાયુ (પ્ર. વિ.)

**ઍસેન્સ** ન. [અં.] સત્ત્વ, તત્ત્વ, અર્ક

**ઍસેમ્બ્લી** સ્ત્રી. [અં.] સભા. (૨) (રાજ્યોની જૂની) વિધાન-સભા, ધારાસભા

**ઍસેસર** પું. [અં.] આંકણી કરનાર અમલદાર. (૨) ફોજ-દારી અદાલતને સલાહ આપવા નિમાતો પ્રજાજન

**ઍસોશિયેશન** ન. [અં.] મંડળ, સમાજ

**એસ્કિમો** પું. [અં.] ઉત્તર ધ્રુવના પ્રદેશમાં વસતી એક વનવાસી પ્રજા અને એનો પુરુષ

**એસ્ટિમે(ઇ)ટ** ન. [અં.] અંદાજ. (૨) ગણતરી. (૩) આંકણી, કિંમત. (૪) ખર્ચનું અંદાજ-પત્રક

**એસ્ટે(ઇ)ટ** સ્ત્રી. [અં.] માલ-મિલકત. (૨) જાગીર

**એસ્ટે(ઇ)ટ-ડયૂટી** સ્ત્રી. [અં.] મરણ પછી મિલકત ઉપર લેવામાં આવતો સરકારી કર

**એસ્ટે(ઇ)ટ-સંપાદન** (-સમ્પાદન) ન. [અં.] વારસામાં મળેલી મકાન વગેરે સ્થાવર મિલકત મેળવવાની ક્રિયા [બચાવ-પડદી

**એસ્કે(ઇ)પ-વાલ્વ** પું. [અં.] બચાવ માટેની પડદી,

**એસ્ટોપલ** વિ. [અં.] પોતાની મેળે પ્રતિબંધક, સ્વયં-બાધક

**એસ્પેરેન્ટો** સ્ત્રી. [અં.] બધા લોકો ઉપયોગમાં લાવી શકે તેવી એક કૃત્રિમ વહેવારુ ભાષા

**ઍસ્બેટોસ** ન. [અં.] જેમાંથી સળગે નહિ તેવાં રેસાદાર વસ્તુ પતરાં વગેરે બનાવવામાં આવે છે તેવો પદાર્થ (ડૂસાં અને સિમેન્ટના મિશ્રણથી બનતો)

**એહ** સર્વ. [જુઓ 'એ[૩]'] એ. (પદ્યમાં.) [બેવકૂફ

**એહમક** (એહ-) વિ. [અર. અહ્મક્] મૂર્ખ, અક્કલ વગરનું,

**ઍળચી, ઍળચો** (ઍળ-) જુઓ 'એલચી' અને 'એલચો'.

**ઓળખાણી** (ઓળ-) સ્ત્રી. ઓળવવું એ, ભાળવવું એ, ભાળવણી

**ઓળવવું** (ઓળ-) જુઓ 'ઓળવું'માં.

**ઍળવું** (ઍળ-) અ. ક્રિ. હળવું, પરિચિત થવું. **ઍળાવું** (ઍ-) ભાવે., ક્રિ. **ઍળાવવું** (ઍ-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઍળાવું** (ઍળા-) જુઓ 'ઍળવું'માં.

**ઍળિયો** (ઍળિ-) પું. કુંવાર-પાઠાના રસમાંથી થતો પદાર્થ, કુંવારપાઠાનો સૂકવેલો રસ

**એળે, ૦વેળે** (એળે, ૦વેળે) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'એળે,' દ્વિર્ભાવ.] ફોગટ, વ્યર્થ, નિરર્થક, અલેખે

**એળે-સેળે** (એળે-સેળે) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'એળે'–દ્વિર્ભાવ.] મેળે મેળે, સહજ. (૨) બારીકીથી. (૩) જુક્તિથી

**ઍં** (ઍં) કે. પ્ર. [રવા.] આશ્ચર્ય કે ખેદ બતાવનારો ઉદ્ગાર. (૨) ધમકી આપવાનો કે ભય દેખાડવાનો ઉદ્ગાર. (૩) હાં, પછી

**ઍંગલ** (ઍઙ્ગલ) પું. [અં.] ખૂણો. (ગ.) (૨) ખૂણાના આકારનો લોખંડનો ઘાટ (છાપરાં વગેરે બનાવવાના કામમાં આવતો)

**ઍંગ્લો-ઇંડિયન** (ઍઙ્ગ્લો-ઇન્ડિયન) વિ. [અં.] અંગ્રેજ અને ભારતીયના સંમિશ્રણથી થયેલું, આંગ્લ-ભારતીય

**ઍંઘો** (ઍંઘો) પું. [ગુ. 'હીંગ' ઉપરથી તુચ્છકારમાં] વાણિયો

**ઍંચણિયો** (ઍં:ચણિયો) વિ.,પું. [જુઓ 'ઍંચવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર. + 'ઇયું' ત.પ્ર.] પતંગના પેચ થતાં રીતસર નહિ રમતાં અંચઈ કરી પતંગ ખેંચી પાડવાની ટેવવાળો

**ઍંચ-તાણો** (ઍં:ચ-તાણો) પું. [જુઓ 'ઍંચવું' + 'તાણો'.] (લા.) ટૂંકી દૃષ્ટિનો માણસ

**ઍંચવું** (ઍં:ચવું) સ. ક્રિ. (પતંગને) ખેંચવો, તાણવું. (૨) (લખોટી) ફેંકવી, નાખવું, ઇંચિવું. **ઍંચાવું** (ઍં:ચા-) કર્મણિ., ક્રિ. **ઍંચાવવું** (ઍં:ચા-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઍંચં-ઍંચા** (ઍં:ચમ્–ઍં:ચા) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઍંચવું', દ્વિર્ભાવ]. **ઍંચા-ઍંચી** (-ઍં:ચાઍં:ચી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઍંચવું'-દ્વિર્ભાવ, + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] ખેંચાખેંચી, તાણાતાણ (પતંગની)

**ઍંચા-તાણું** (ઍં:ચા-તાણું) વિ. [જુઓ 'ઍંચવું' + 'તાણવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] (લા.) આંખ વાંકી અને ઝીણી કરી જોનારું, ત્રાંસી આંખવાળું. (૨) ટૂંકી નજરનું. (૩) બાડું

**ઍંચાવવું, ઍંચાવું** (ઍં:ચા-) જુઓ 'ઍંચવું'માં.

**ઍંજિન** (ઍઞ્જિન-) જુઓ 'એન્જિન'.

**ઍંજિન-ડ્રાઇવર** (ઍઞ્જિન-) જુઓ 'એન્જિન-ડ્રાઇવર'.

**ઍંજિનિયર** (ઍઞ્જિનિ-) જુઓ 'એન્જિનિયર'.

**ઍંજિનિયરિંગ** (ઍઞ્જિનિયરિઙ્ગ) જુઓ 'એન્જિનિયરિંગ'.

**ઍંટ** (ઍંટ્ય) સ્ત્રી. મમત, જિદ. (૨) મરડ, મગરૂરી. (૩) ટેક. (૪) સાહુકારી

**ઍંટદાર** (ઍંટ્ય-) વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] ઍંટવાળું

**ઍંટવું** (ઍંટ-) અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઍંટ,' -ના.ધા.] જિદ કરવી. (૨) મગરૂર રહેવું. **ઍંટાવું** (ઍંટા-) ભાવે., ક્રિ. **ઍંટાવવું** (ઍંટા-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઍંટાવવું, ઍંટાવું** (ઍંટા-) જુઓ 'એટવું'માં.

**ઍંટાળ** (ઍંટાળ) વિ. [જુઓ 'એટવું' + ગુ. 'આળ' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ઍંટી'.

**ઍંટિક-પેપર** (ઍષ્ટિક-) પું. [અં.] દોરાની ભાત પડી ગઈ હોય એવો લાગતો એક જાતનો કાગળ [જિદ્દી. (૨) મગરૂર

**ઍંટી** (ઍંટી) વિ. [+ જુઓ 'ઍંટવું + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] હઠીલું,

**ઍંડ-કાટલું** (ઍંડ-) વિ. [જુઓ 'ઍંડવું' + 'કાટલું'.] (લા.) ગળી ગયેલ હાથપગ-વાળું અને વધી ગયેલ પેટ-વાળું. (૨) દુર્બળ, શક્તિહીન

**ઍંડવું** (ઍંડવું) અ. ક્રિ. દુર્બળ થવું, શક્તિહીન થવું

**ઍંડવો** (ઍંડવો) પું. [જુઓ 'ઍંડવું'.] (લા.) તદ્દન નિર્દોષ અને ઝેર વિનાનો સાપ

**ઍંડી-ગેંડી** (ઍંડી-ગેંડી) સ્ત્રી. વડોદરા બાજુ રમાતી એક રમત

**ઍંડો** (ઍંડો) પું. એક જાતનું ચોપગું પ્રાણી

**ઍંદરખ** (ઍંદ-) પું. [સં. इन्द्र-वृक्ष > પ્રા. इंद-रक्ख] એ નામની એક વનસ્પતિ

**ઍંધ-કાટલું** (ઍંધ-) જુઓ 'ઍંડ-કાટલું'.

**ઍંધાણ** (ઍંધાણ) ન., -ણી સ્ત્રી. જુઓ 'એંધાણ'-'એંધાણી'.

**ઍંસી(-શી)** (ઍં-) વિ. [સંખ્યા; સં. अशीति > પ્રા. असीइ] સિત્તેર અને દસ : ૮૦

**ઍંસી(-શી)-મું** (ઍં-) વિ [+ ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] ઍંશીની સંખ્યાએ પહોંચેલું

# ઐ

**ઐ** પું. [સં.] ભારતીય-આર્ય વર્ણમાળાનો કંઠ-તાલુ દીર્ઘ સંધિસ્વર. (૨) ગુ. માં 'અ-ઇ'ના પ્રસંગોમાં થતું સંધિ-સ્વરાત્મક ઉચ્ચારણ-(સદા પૂર્વાંગમાં બલાત્મક સ્વરભાર સાચવે છે.)

**ઐકપત્ય** ન. [સં.] એકપતિ-વ્રત. (૨) એકાધિપત્ય, એક-શાસન, ઐકરાજ્ય, કુલ સત્તા, સાર્વભૌમ સત્તા, ચક્રવર્તીપણું

**ઐકપદિક** વિ. [સં.] જેમાં એક જ પદ (શબ્દ) છે તેવું, વિભક્ત્યાત્મક (રૂપ). (વ્યા.) (૨) ફ્રેંચ ભાષામાં થાય છે તેમ શબ્દો મળી થતું (વાક્ય). (વ્યા.) (૩) જેમાં એક ગેય પદ કે ચીજ છે તેવું (વાક્ય)

**ઐકપદ્ય** ન. [સં.] એક-પદિકતા, જેમાં માત્ર એક જ પદ છે તેવી સ્થિતિ. (વ્યા.) [મતભેદનો અભાવ

**ઐકમત્ય** ન. [સં.] એકમત હોવાપણું, સર્વથા સંમતિ,

**ઐકરાજ્ય** ન. [સં.] એકાધિપત્ય, ઐકપત્ય, સાર્વભૌમ સત્તા, ચક્રવર્તીપણું ['મોનૉર્કી' (મ.ર.)

**ઐકવિધ્ય** ન. [સં.] એક જ પ્રકાર હોવાપણું, એકવિધ-તા,

**ઐકાગ્ર્ય** ન. [સં.] એકાગ્ર-તા

**ઐકાત્મ્ય** ન. [સં.] એકાત્મક-તા, એકરૂપ-તા, અનન્ય-તા

**ઐકાત્મ્ય-વાદ** પું. [સં.] આત્મા જ સર્વ કાંઈ છે એવો મત-સિદ્ધાંત. (૨) એક માત્ર આત્મા સિવાય બીજું કશું જ નથી એવો મત-સિદ્ધાંત

**ઐકાત્મ્યવાદી** વિ. [સં., પું.] એકાત્મ-વાદમાં માનનારું

**ઐ-કાર** પું. [સં.] 'ઐ' વર્ણ. (૨) 'ઐ' ઉચ્ચાર

**ઐકારાંત** (-રાન્ત) વિ. [+ સં. अन्त] જેને છેડે 'ઐ' સ્વર છે તેવું (પદ કે શબ્દ)

**ઐકાર્થ્ય** ન. [સં.] એકાર્થ-તા, એક પ્રયોજન-હેતુ હોવાપણું. (૨) એકમાત્ર અર્થ હોવાપણું. (૩) સમાન અર્થને કારણે એકરૂપ-તા [(વ્રત, યજ્ઞ, સભા, નાટ્ય વગેરે)

**ઐકાહિક** વિ. [સં.] એક દિવસ માત્રને લગતું, એક દિવસનું

**ઐકાંતિક** (ઐકાન્તિક) વિ. [સં.] છેક છેડાના ભાગમાંનું, એકાંતિક. (૨) પરિપૂર્ણ, પૂરેપૂરું. (૩) નિરપવાદ નિર્ણય સુધી પહોંચેલું, નિશ્ચયાત્મક. (૪) ભાગવત-સાત્વત-પાંચરાત્ર સંપ્રદાયનું ભગવાન સાથે અનન્યતાની ભાવના સુધી પહોં-ચેલું, પરમ ભક્ત-રૂપ

**ઐકાંતિક-તા** (ઐકાન્તિક-) સ્ત્રી. [સં.] ઐકાંતિક હોવાપણું

**ઐકાંતિકી** (-અકાન્તિકી) વિ., સ્ત્રી. [સં.] અનન્ય (ભક્તિ), એકાંતિક (ભક્તિ), અવ્યભિચારિણી (ભક્તિ-ભાવના)

**ઐક્ય** ન. [સં.] એકપણું, એકતા, એકત્વ, એકીભાવ. (૨) સંપ, મેળ [સાધવા માટેની સભા

**ઐક્ય-પરિષદ** સ્ત્રી. [+ સં. परिषद्] એકતા-પરિષદ, એકતા

**ઐક્ય-પ્રેરક** વિ. [સં.] એકતાની પ્રેરણા કરનારું

**ઐક્ય-બોધક** વિ. [સં.] એકતા બતાવનારું

**ઐચ્છિક** વિ. [સં.] ઇચ્છા મુજબનું, મરજિયાત, 'વૉલન્ટરી'. (૨) વૈકલ્પિક, 'ઑપ્શનલ'. (૩) વિવેકાધીન (ફેણગી વગેરે), 'ડિસ્ક્રેશનરી'

**ઐડ** વિ. હઠીલું, જિદ્દી, આગ્રહી, જક્કી

**ઐડ-જંતર** (-જન્તર) વિ. [+ જુઓ 'જંતર'.] (લા.) તદ્દન ઐડ, સાવ જક્કી

**ઐતદાત્મ્ય** ન. [સં.] સર્વ કાંઈ આ આત્મા (પરમ બ્રહ્મ) જ છે એવી પરિસ્થિતિ, અખંડ અદ્વૈત. (વેદાંત.)

**ઐતરેય** વિ. [સં.] ઇતર કે ઇતરા નામના ઋષિને લગતું, ઇતર નામના ઋષિએ જેનો આવિષ્કાર કર્યો છે તેવું. (૨) પું. એ નામનો એક પ્રાચીન વૈદિક ઋષિ (કે જેણે એ નામની એક વૈદિક સંહિતા તેમ બ્રાહ્મણ આરણ્યક અને ઉપ-નિષદનો આવિષ્કાર કર્યો.) (સંજ્ઞા.)

**ઐતિહાસિક** વિ. [સં.] ઇતિહાસને લગતું, ઇતિહાસ સાથે સંબંધ છે તેવું. 'હિસ્ટોરિકલ'. (૨) ઇતિહાસનો ભાગ બની રહ્યું હોય તેવું, ઇતિહાસમાં નોંધવા જેવું. (૩) પું. ઇતિહાસનો

જ્ઞાતા, ઇતિહાસનો લેખક

**ઐતિહાસિક-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] ઐતિહાસિક હોવાપણું

**ઐતિહ્ય** વિ. [સં.] ખરેખર બનેલા બનાવોને લગતું. (૨) ન. ખરેખર બનેલો બનાવ, ઇતિહાસ. (૩) એ નામનો એક અર્થાલંકાર. (કાવ્ય.) (૪) આઠ પ્રકારનાં પ્રમાણોમાંનું તર્કશાસ્ત્રનું એક પ્રમાણ. (તર્ક.)

**ઐતિહ્ય-મૂલક** વિ. [સં.] જેના મૂળમાં ઇતિહાસની સત્ય હકીકત રહેલી છે તેવું, 'હિસ્ટોરિકલ'

**ઐના, ૦ છાલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એક વનસ્પતિ [જાતનો સાપ

**ઐયર** પું. [સં. अजगर > પ્રા. अयअर, अइयर તત્સમ] એક

**ઐયામ** પું. [અર.–દિવસો; ફા. માં 'કાળ' 'સમય'] સમય. (૨) ઋતુ. (૩) હવામાન. (૪) પ્રસંગ

**ઐયામી** વિ. [+ ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] લાંબો સમય ટકે તેવું

**ઐયાર** જુઓ 'અય્યાર'.

**ઐયારગી** જુઓ 'અય્યારગી'.

**ઐયારણી** જુઓ 'અય્યારણી'.

**ઐયારી** જુઓ 'અય્યારી'.

**ઐયાશ** જુઓ 'અય્યાશ'.

**ઐયાશી** જુઓ 'અય્યાશી'. [અસુર (સંજ્ઞા.)

**ઐરાવણ**[1] પું. [સં. महिरावण] એ નામનો એક પૌરાણિક

**ઐરાવણ**[2] પું. જુઓ 'ઐરાવત'.

**ઐરાવત** પું. [સં.] પૌરાણિક રીતે સ્વર્ગપતિ ઇંદ્રનો દૈવી હાથી. (સંજ્ઞા.) (૨) પૂર્વ દિશાનો અધિષ્ઠાતા દૈવી હાથી. (સંજ્ઞા.) (૩) એક નાગ-(કદ્રુ માતાથી થયેલો.) (સંજ્ઞા.)

**ઐરાવત-કુલ(-ળ)** ન. [સં.] કદ્રુના પુત્રોમાંના એક ઐરાવત નાગનો વંશ. (સંજ્ઞા.)

**ઐરાવતી** સ્ત્રી. [સં.] વીજળી

**ઐલ** પું. [સં.] પૌરાણિક દૃષ્ટિએ ચંદ્રવંશનો સ્થાપક બુધથી ઇલામાં થયેલો પુત્ર, પુરૂરવા. (સંજ્ઞા.) (૨) મંગળનો ગ્રહ (એ 'ઇલા'–પૃથ્વીનો પુત્ર કહેવાય છે.) (સંજ્ઞા.)

**ઐલવિલ** પું. [સં.] કુબેર નામનો યક્ષોનો સ્વામી, સ્વર્ગનો ભંડારી. (સંજ્ઞા.)

**ઐશાની** સ્ત્રી. [સં.] જેના અધિદેવ 'ઈશાન'–મહાદેવ છે તેવો ચાર ખૂણાઓમાંનો ઉત્તર-પૂર્વ વચ્ચેનો ખૂણો. (સંજ્ઞા.) (૨) ઈશાન-પત્ની પાર્વતી-દુર્ગા

**ઐશ્વરી**[1] સ્ત્રી. [સં.] પાર્વતી, દુર્ગા

**ઐશ્વરી**[2] વિ. [સં., પું.] ઈશ્વરને લગતું. (૨) માયાવી

**ઐશ્વર્ય** ન. [સં.] ઈશ્વરપણું, સ્વામીપણું, ઈશ્વરીય ગુણ-લક્ષણ, પ્રભુત્વ. (૨) દૈવી પ્રભાવ. (૩) આઠ પ્રકારની ઈશ્વરીય મહાસિદ્ધિ (અણિમા મહિમા ગરિમા લઘિમા પ્રાપ્તિ પ્રાકામ્ય ઈશિત્વ અને વશિત્વ. (૪) ઐશ્વર્ય વીર્ય યશ શ્રી જ્ઞાન અને વૈરાગ્ય એવા છ દૈવી ગુણધર્મ. (૫) સાહ્યબી, મોટાઈ. (૬) આબાદી [ધરાવનારું

**ઐશ્વર્યશાલી(-ળી)** વિ. [સં.,પું.] ઐશ્વર્યવાળું, ઐશ્વર્ય

**ઐશ્વર્યેચ્છા** સ્ત્રી. [+ સં. इच्छा] ઐશ્વર્ય પ્રાપ્ત કરવાની વાંછના

**ઐહ-લૌકિક** વિ. [સં.] આ લોક–પૃથ્વી ઉપરની દુનિયાને લગતું

**ઐહિક** વિ. [સં.] આ લોક–પૃથ્વી ઉપરની આ દુનિયાને લગતું, લૌકિક, ભૌતિક, સાંસારિક. (૨) કેવળ સામાજિક, 'સેક્યુલર' (ચં.ન.) ['સેક્યુલરિ-ઝમ' (વ. ઓ.)

**ઐહિક-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઐહિકપણું. (૨) કેવળ સામાજિકપણું,

**ઐંટ** ન. એક જાતનો એ નામનો છોડ

**ઐંઠલાવવું, ઐંઠલાવાવું** જુઓ 'ઐંઠલાવું'.

**ઐંઠલાવું** અ. ક્રિ. તોતડું બોલવું. (૨) નખરાંથી ચાલવું. (૩) આડો જવાબ આપવો, અસભ્યતાથી બોલવું. (૪) અજ્ઞાનનો ઢોંગ કરવો. **ઐંઠલાવાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઐંઠલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઐંઠવું** અ. ક્રિ. અક્કડ થવું. (૨) મગરૂર થવું. (૩) ઉદ્ધત થવું. (૪) ઝઘડો કરવો. (૫) ઠસ્સાથી ચાલવું. (૬) નાખુશ થવું. (૭) પડકાર કરવો. (૮) કરચલી વળવી. **ઐંઠાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઐંઠાવવું** પ્રે. સ. ક્રિ.

**ઐંઠાવવું, ઐંઠાવું** જુઓ 'ઐંઠવું'માં.

# ઓ

**ઓ**[1] પું. [સં.] ભારતીય-આર્ય વર્ણમાળાનો પ્રાચીન કંઠ-ઓષ્ઠ સ્થાનનો દીર્ઘ સ્વરિત સ્વર. ગુ. માં ઉચ્ચારણની દૃષ્ટિએ સ્વરિત છતાં એ દીર્ઘ રહ્યો નથી; એ સ્વર અસ્વરિત દશામાં હ્રસ્વથી પણ આગળ વધી લઘુપ્રયત્ન પણ બની રહે છે–હકીકતે પૂર્વના સ્વરિત સ્વર સાથે સંધિસ્વરાત્મક બની રહે છે, જેનું ઉચ્ચારણ લગભગ લઘુપ્રયત્ન 'વ'શ્રુતિનું સંભળાય છે : જાઓ–જાવ, થાઓ–થાવ, કરાઓ–કરાવ વગેરે

**ઓ**[2] કે.પ્ર. [સં.] બોલાવવા–સ્મરણ કરવા–આશ્ચર્ય ભય વગેરે બતાવવા વપરાતો ઉદ્ગાર, અરે, એ, હો, અહો

**ઓ**[3] સર્વ. [સં. अदस्-अदः > પ્રા. *अओ > અપ. *अउ] (સૌ.) જો, પેલું. એનાં 'એ[3]'ના પ્રકારનાં માત્ર એક-વચનનાં જ રૂપ પ્રચારમાં છે.

**ઓ**[4] પું. [અં.] પ્રભાવ, રોફ, વજન. [૦ પડવો (રૂ. પ્ર.) પ્રભાવવાળી અસર થવી]

**ઓઇયાં** (ઓ:ઇયાં) જુઓ 'ઓહિયાં'.

**ઓઇલ** ન. [અં.] બધા જ પ્રકારના તૈલી પ્રવાહી પદાર્થ, તેલ
**ઓઇલ-ઍન્જિન** (-ઍગ્જિન) ન.+[સં.] ક્રૂડ તેલથી ચાલતું યંત્ર
**ઓઇલ-મિલ** સ્ત્રી. [અં.] મગફળી વગેરેમાંથી તેલ અને ખોળ કાઢનારું કારખાનું
**ઓઇલ-મૅન** પું. [અં.] યંત્રોમાં તેલ ઊંજનારો કામદાર
**ઓ-ઓ** કે.પ્ર. [રવા.] મરણ પાછળ મોટા સાદે કરવામાં આવતી રોકકળ
**ઓક**[1] પું. [સં.] જથ્થો, સમુદાય
**ઓક**[2] ન. [સં. ओकस्] ઘર, રહેઠાણ [વમન
**ઓક**[3] (ઑકચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓકવું'.] બકારી, ઊલટી,
**ઓક**[4] ન. [અં.] ઠંડા પ્રદેશમાં થતું એક જાતનું મજબૂત વૃક્ષ અને એનું લાકડું
**ઓકણ** (ઑકણ) ન. [જુઓ 'ઓકવું'+ગુ. 'અણ' ત. પ્ર.] ઓકવું એ, ઓક, વમન, ઊલટી, બકારી
**ઓકરવું** અ. ક્રિ. સારી રીતે તૃપ્ત થવું, ધરાઈ જવું. (૨) કાયર થઈ જવું
**ઓકરી** સ્ત્રી. દાંતાવાળું ઝાડની ડાળી કાપવાનું ઓજાર
**ઓકવું** (ઑકવું) સ. ક્રિ. [સં. उद्-वक्त्र (મોઢામાંથી ઊંચે આવતારું) ઉપરથી પ્રા. उव्वक्क ક્રિ., उव्वक्किय ભૂ. કૃ., उव्वक्किअं હે. કૃ.; દે. પ્ર. ओक्किअ-ઊલટી, વમન. ન.] વમન કરવું, ઊલટી કરવી. (૨) (લા.) અનિચ્છાથી કે દબાણથી યા ગુસ્સામાં બોલી-બકી નાખવું. (૩) અનિચ્છાથી પાછું આપી દેવું. (આના ભૂ.કૃ.નો કર્તરિ ઉપર આધાર) [ઓકી કાઢવું (રૂ.પ્ર.) અનિચ્છાએ કે દબાણથી યા ગુસ્સામાં બોલી નાખવું. (૨) અનિચ્છાથી પાછું આપી દેવું. **ઓક્યા ધાન જેવું** (રૂ.પ્ર.) જોતાં જ કંટાળો આવે તેવું, અળખામણું.] **ઓકાવું** (ઑકા-) કર્મણિ., ક્રિ. **ઓકાવવું** (ઑકા-) પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઓકસી** સ્ત્રી. સુતારનું એક ઓજાર
**ઓકળી** (ઑકળી) સ્ત્રી. [સં. उत्कालिका > પ્રા. उक्कलिआ, લહરી] લીંપણની ચડ-ઊતર તરંગ જેવી એક અર્ધચંદ્રાકાર ભાત. [**૦ પાડવી** (રૂ.પ્ર.) લીંપણમાં ઓકળીની ભાત કરવી]
**ઓકાત** (ઑકાત્ય) સ્ત્રી. [અર. 'અવ્કાત્'– સમયો, અવસરો, ઉર્દૂમાં 'તાકાત' વગેરે] તાકાત, ગજું, ગુંજાશ, હેસિયત. (૨) મામલત, બિસાત. [**૦ ખાટી કરી ના(-નાં)ખવી, ૦ બગાડી દેવી** (કે **ના(-નાં)ખવી**) (રૂ. પ્ર.) ખૂબ માર મારવો]
**ઓકાથો** પું. રદ્દી સામાન
**ઓકાબ** ન. [અર. અર્થ 'ગરુડ', ઉર્દૂમાં 'ગીધ'] ગીધ જાતનું ફાડી ખાનારું એક પક્ષી, ગરુડ
**ઓ-કાર** પું. [સં.] 'ઓ' વર્ણ. (૨) 'ઓ' ઉચ્ચાર
**ઓકારાંત** (-રાન્ત) વિ. [+સં. अन्त] જેને છેડે 'ઓ' સ્વર આવ્યો છે તેવું (પદ કે શબ્દ)
**ઓકારી** (ઑ-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓકવું'+ગુ. 'આરી' કૃ. પ્ર.] ઊલટી, બકારી, વમન, ઓક
**ઓકારો** (ઑ-) પું. [જુઓ 'ઓકવું'+ ગુ. 'આરો' ત. પ્ર.] ઓકવાનો અવાજ
**ઓકાવવું, ઓકાવું** (ઑકા-) જુઓ 'ઓકવું'માં.
**ઑ. કે.** કે.પ્ર. [અં. ઑલ્ કરેક્ટ્] બધું બરાબર, 'ઑલ વેલ'
**ઑક્ટોબર** પું. [અં.] ઈસ્વી વર્ષનો દસમો મહિનો. (સંજ્ઞા).
**ઑક્ટ્રૉઇ, -ય** સ્ત્રી. [અં.] કોઈ હદ કે સીમામાં પ્રવેશ કરતાં માલનો આપવામાં આવતો કર, નાકા-વેરો
**ઑક્ટ્રૉઇ(-ય)-નાકું** ન. [+જુઓ 'નાકું'.] ઑક્ટ્રૉઇ ઉઘરાવવામાં આવતી હોય એવું થાણું
**ઑક્શન** ન. [અં.] લિલામ, હરાજી [(ર. વિ.)
**ઑક્સાઇડ** પું. [અં.] ઑક્સિજનનો એક સંયુક્ત પદાર્થ
**ઑક્સિજન** પું. [અં.] પ્રાણવાયુ (ર. વિ.)
**ઓખડ**[1] (-ડચ) સ્ત્રી. ઉનાળાના દિવસોમાં વાતી ગરમ હવા, લૂ [ઓગઠ. (૨) ગંદવાડો
**ઓખડ**[2] (-ડ્ય) સ્ત્રી. ઢોરને ખાતાં વધેલું ખડ કે ચાર,
**ઓખડ-વાડો** (ઓખડચ-) પું. [+ જુઓ 'વાડો'. કચરા-પૂંજાનો ઢગલો, ઉકરડો
**ઓખણવું** (ઑખણ-) સ. ક્રિ. [उत्-खन- > પ્રા. उक्खण] ખાંડવું, છડવું. (૨) ફોતરી વગેરે દૂર કરી સાફ કરવું. (૩) (લા.) પજવવું, હેરાન કરવું. **ઓખણાવું** (ઑખ-) કર્મણિ., ક્રિ. **ઓખણાવવું** (ઑખ-) પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઓખણ-વોખણ** (ઑખણ-વોખણ) ન. [જુઓ 'ઓખણ'- દ્વિર્ભાવ.] લાકડાનું નાના ઘાટનું સાંબેલું (ઓખણવા માટેનું)
**ઓખણાવવું, ઓખણાવું** (ઑખણા-) જુઓ 'ઓખણવું'માં.
**ઓખદાવડા(-રા)વવું** જુઓ 'ઓખદાવવું'માં.
**ઓખદાવવું** સ. ક્રિ. ઢોરની ખરી વડે જમીન ખોદીને ખોતરવું. **ઓખદાવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **'ઓખદાવડા(-રા)વવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઓખર** (ઑખર) ન. [સં. अव-स्कर > પ્રા. अवक्खर, ओक्खर પું.] સર્વસામાન્ય ગંદકી, ગંદવાડ. [**૦ કરવું** (રૂ. પ્ર.) ઢોરનું વિષ્ઠા વગેરેનું ખાવું. (૨) અજુગતું ભોગવવું]
**ઓખર-વાડો** (ઑખર-) પું. [+ જુઓ 'વાડો'.] ગંદકીથી ભરેલી જમીન, ગંદવાડો
**ઓખરવું** (ઑખર-) સ. ક્રિ. (સં. अव-स्कर- > પ્રા. अवक्खर, ओक्खर-] (ઢોરે) ઓખર ખાવું
**ઓખરાદ** (-દચ) સ્ત્રી. એક જાતની વનસ્પતિ, વજ્રદંતી, ઝીંઝવણી
**ઓખરાડિયો** (ઑખ-) પું. [જુઓ 'ઓખરાડો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] માટીના વાસણમાં દહીં–દૂધ–ખીચડી વગેરેનાં દાઝેલાં પડ કાઢવાનું લોખંડનું સાધન
**ઓખરાડો** (ઑ-) પું. [જુઓ 'ઓખર-વાડો'. (૨) માટીના વાસણની અંદર દૂધ–દહીં–ખીચડી વગેરેનું દાઝેલું પડ, ઓઘરાડો, ઓઘરાળો
**ઓખરાયેલું** (ઑખ-) વિ. [જુઓ 'ઓખરાવું + ગુ. 'એલું' બી. ભૂ. કૃ.] જેણે ઓખર કર્યું છે તેવું (ઢોર)
**ઓખરાળ** (ઑખ-) ન. ગારાના માંડણમાં થતો અને ભીંત ઉપર પથરાઈ રહેતો લંબગોળ પાનવાળો છોડ
**ઓખરિયું** (ઑખ-) વિ., ન. [જુઓ 'ઓખર' + ગુ. 'ઇયું'

કૃ. પ્ર.], ઓખરી¹ (ઓ૰) વિ. [જુઓ 'ઓખરવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] ઓખર કરવાની ટેવવાળું (ઢોર)

**ઓખરી²** સ્ત્રી. જુઓ 'ઓખલી'. (૨) (લા.) સ્ત્રીની જનનેંદ્રિય. [૦ મારવી (રૂ. પ્ર.) સ્ત્રીસંભોગ કરવો]

**ઓખરો¹** પું. [જુઓ 'ઊખલો'.] જાડા લાકડામાંથી કોતરીને કરવામાં આવેલો ખાંડણિયો

**ઓખરો²** (ઓ૰) પું. જુઓ 'ઓખરાડો'.

**ઓખલ** પું. [જુઓ 'ઊખળો'.] ખાંડણિયો. (૨) માથું. (૩) (-લ્ય) સ્ત્રી. સ્ત્રીની જનનેંદ્રિય, ઓખલી. [૦ મારવી (રૂ. પ્ર.) ઢોરનું શિંગડાંથી ત્રાંસું રહી ધીકે મારવું. (૨) સ્ત્રીસંભોગ કરવો]

**ઓખલવું** (ઓખ-) અ. ક્રિ. [સં. अव-स्खल्-પ્રા. अवक्खल-] સારી હાલતમાંથી નબળી હાલતમાં જઈ પડવું. (૨) (લા.) બગડી જવું. ઓખલાવું (ઓખ-) ભાવે., ક્રિ. ઓખલાવવું (ઓખ-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓખલાવવું, ઓખલાવું** (ઓખ-) જુઓ 'ઓખલવું'માં.

**ઓખલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઊખળી'.] નાનો ખાંડણિયો. (૨) (લા.) સ્ત્રીની જનનેંદ્રિય. (૩) છોકરી. [૦ મારવી (રૂ.પ્ર.) સ્ત્રીસંભોગ કરવો]

**ઓખલો-ઓખલો** પું. એક જાતનું એ નામનું ઘાસ

**ઓખવવું** (ઓખ-) સ. ક્રિ. છાલ ઉતારવી, છીણવું. (૨) એકઠું કરવું, ભેગું કરવું. (૩) (લા.) યાદ કરવું. ઓખવાવું, (ઓખ-) કર્મણિ., ક્રિ. ઓખવાવવું (ઓખ-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓખવાડો** (ઓખ-) પું. જુઓ 'ઓખર-વાડો'.

**ઓખવાવવું, ઓખવાવું** (ઓખ-) જુઓ 'ઓખવવું'માં.

**ઓખવું** સ. ક્રિ. ઉખેડવું. (૨) ચોરી જવું. ઓખાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઓખાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓખળ** પું. [જુઓ 'ઊખલ'.] ઊખળો, ખાંડણિયો. (૨) (લા.) (-ળ્ય) સ્ત્રી. સ્ત્રીની જનનેંદ્રિય. [૦ મારવી (રૂ.પ્ર.) સ્ત્રીસંભોગ કરવો]

**ઓખળવું** (ઓખ-) અ. ક્રિ. [સં. अव-स्खल- > પ્રા. अवक्खल-] પડી જવું, બગડી પડવું. ઓખળાવું (ઓખ-) ભાવે., ક્રિ. ઓખળાવવું, (ઓખ-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓખળાવવું, ઓખળાવું** (ઓખ-) જુઓ 'ઓખળવું'માં.

**ઓખા¹** સ્ત્રી. [સં. उषा] પાર્વતીની પુત્રી (બાણાસુરને ત્યાં ઊછરેલી), અનિરુદ્ધની પત્ની. (સંજ્ઞા.)

**ઓખા²** ન. [સં. उषक- > પ્રા. उखअ- 'ઓખું'—અત્યારની પદ્ધતિએ 'ઓખા'-ખારી જમીનવાળો ભાગ] દ્વારકાના પ્રદેશમાં શંખોદ્ધાર બેટના અખાતને દક્ષિણ નાકે આવેલું એ નામનું બંદર, ઓખું. (સંજ્ઞા.)

**ઓખાઈ** વિ. [જુઓ 'ઓખું³' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ઓખામંડળને લગતું કે ઓખામંડળમાં થયેલું. (૨) ઓખામંડળમાં જાણીતા ઘાટના જોડાના પ્રકારનું

**ઓખાણું** જુઓ 'ઉખાણું.'

**ઓખાત(-દ)** (ઓખાત્ય,-દ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'ઓકાત.'

**ઓખા-મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ,-ળ) ન. [જુઓ 'ઓખો²' + સં.] જેનું મુખ્ય બંદર ઓખા છે તેવો બારૅડીની પશ્ચિમે આવેલો દ્વારકા તાલુકાનો ખારાશવાળો પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.)

**ઓખાર** (ઓખારય) સ્ત્રી. ઓળખ. (૨) અટક, 'સરનેઇમ' (૩) કિતાબ, ચોપડી, પુસ્તક

**ઓખાવવું, ઓખાવું** જુઓ 'ઓખવું'માં.

**ઓખાંગ** સ્ત્રી. [રવા.] આખલાની ત્રાડ

**ઓખાંગવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઓખાંગ,'-ના. ધા.] ત્રાડ પાડવી, બરાડવું. (૨) (લા.) તાડૂકવું. ઓખાંગાવું ભાવે., ક્રિ. ઓખાંગાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓખાંગાવવું, ઓખાંગાવું** જુઓ 'ઓખાંગવું'માં.

**ઓખી¹** સ્ત્રી. ઝાડીથી ઘેરાયેલી વનમાંની એકાંત અને ભયાનક જગ્યા

**ઓખી²** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓખો²' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઓખામંડળમાં પહેલાં ચાલતો ધાતુનો એક નાનો સિક્કો

**ઓખું¹** ન., -ખો¹ પું. તાવ સાથે શરીરમાં શીળી ઓરી અછબડા નૂરબીબી રંગીલુંછબીલું વગેરેનું નીકળવું એ

**ઓખું²** વિ. તોલમાં ઓછું. (૨) કઠણ, વસમું

**ઓખું³** ન. [જુઓ 'ઓખા²'.] ઓખા બંદર

**ઓખો²** પું. ઓખામંડળનો પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.) (૨) (લા.) વસમી જગ્યા ['ઓખો.¹'

**ઓખો-મોખો** પું. [જુઓ 'ઓખો¹', -દ્વિર્ભાવ] જુઓ

**ઓગ** પું. નાહ્યા વિનાના શરીર ઉપર પડતા પરસેવાના ડાઘ

**ઓગટ** (-ટ્ય), -ઠ (-ઠ્ય) સ્ત્રી. ઢોરને ખાતાં વધેલું કતરાયેલું ઘાસ ચાર વગેરે

**ઓગટ(-ઠ)વું** અ. ક્રિ. ધરાઈ જવું. ઓગટા(-ઠા)વું ભાવે., ક્રિ. ઓગટાવ(-ઠા)વવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓગટાવ(-ઠા)વવું, ઓગટા(-ઠા)વું** જુઓ 'ઓગટ(-ઠ)વું'માં.

**ઓગણ-** વિ. [સં. एक-ऊन-=एकोन- > પ્રા. एगूण-; 'એક ઓછો' એ અર્થમાં તે તે દસકાની પૂરી સંખ્યા પૂર્વે ગુ. માં]

**ઓગણ-ચાળીસ(-શ)** વિ. [સંખ્યા; + જુઓ 'ચાળીસ'.] ચાળીસમાં એક ઓછું: ૩૯

**ઓગણ-ચાળીસ(-શ)-મું** વિ. [સંખ્યા-આવૃત્તિ; + ગુ. 'મું' ત.પ્ર.] ઓગણ-ચાળીસની સંખ્યાએ પહોંચેલું

**ઓગણ જવું** અ. ક્રિ. (રૂ.પ્ર.) (તળાવનું) છલી જવું

**ઓગણ-તી(-ત્રી)સ(-શ)** વિ. [સંખ્યા. જુઓ 'ઓગણ' + 'તી(-ત્રી)સ'.] ત્રીસમાં એક ઓછું: ૨૯

**ઓગણતી(-ત્રી)સ(-શ)-મું** વિ. [+ ગુ. 'મું' ત.પ્ર.] ઓગણતીસની સંખ્યાએ પહોંચેલું

**ઓગણ-પચાસ(-શ)** વિ. [સંખ્યા; + જુઓ 'પચાસ'.] પચાસમાં એક ઓછું: ૪૯

**ઓગણપચાસ(-શ)-મું** વિ. [+ ગુ. 'મું' ત.પ્ર.] ઓગણ-પચાસની સંખ્યાએ પહોંચેલું

**ઓગણ-પચાયું** વિ. એકદમ સાનભાન ભૂલીને ચાલ્યું જતું

**ઓગણ-પચાયો, ઓગણ-પડો** પું. ૐકાર, પ્રણવમંત્ર

**ઓગણ-સાઠ** (-ઠ્ય) વિ. [સંખ્યા; જુઓ 'ઓગણ'+'સાઠ'.] સાઠમાં એક ઓછું: ૫૯ [સાઠની સંખ્યાએ પહોંચેલું

**ઓગણસાઠ-મું** (-ઠ્ય-મું) વિ. [+ ગુ. 'મું' ત.પ્ર.] ઓગણ-

**ઓગણિયું** (ઓગ-) ન. [જુઓ 'ઓગણું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] સ્ત્રીઓનું કાનમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું, ઓગણું

**ઓગણીસ(-શ)** વિ. [સંખ્યા; સં. एकोन-विंशति- > પ્રા.

एगूण-वीसइ] વીસમાં એક ઓછું : ૧૯

**ઓગણીસ(-શ)-મું** વિ. [+ ગુ. 'મું' ત.પ્ર.] ઓગણીસની સંખ્યાએ પહોંચેલું

**ઓગણીસા** પું., બ.વ., **-સાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'ઓગણીસ'.] ઓગણીસનો ઘડિયો [ઓગણિયું

**ઓગણું** (ઑગ-) ન. સ્ત્રીઓનું કાનમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું,

**ઓગણો** (ઑગ-) પું. ધાણી શેકતાં પૂરો ન શેકાયો હોય તેવો દાણો. (૨) અનાજ દળતાં દળતાં રહી ગયેલો દાણો, ગાંગડુ, ડોળ

**ઓગણોતરો** જુઓ 'ઓગણોતેરો'.

**ઓગણોતેર, ઓગણોસિત્તેર** વિ. [સંખ્યા. સં. एकोन-सप्तति > પ્રા. एगूणसत्तरि] સિત્તેરમાં એક ઓછું : ૬૯, અગણોતેર

**ઓગણોતેર-મું, ઓગણોસિત્તેર-મું** વિ. [+ ગુ. 'મું' ત.પ્ર.] ઓગણોતેરની સંખ્યાએ પહોંચેલું

**ઓગણોતે(-ત)રો** પું. [જુઓ 'ઓગણોતેર' + ગુ. 'ઓ' ત.પ્ર.] સંવત ૧૮૬૯માં પડેલો મોટો દુકાળ, અગણોતેરો–અગણોતરો (કાળ)

**ઓગણ્યા(૦ એં)સી(-શી)** વિ. [સંખ્યા; સં. एकोन-अशीति=एकोनाशीति > પ્રા. एगूणासीइ, एगूणासी] એંશીમાં એક ઓછું : ૭૯, અગણ્યાસી

**ઓગણ્યા(૦ એં)સી(-શી)-મું** વિ. [સંખ્યા-આવૃત્તિ; + ગુ. 'મું' ત.પ્ર.] ઓગણ્યાસીની સંખ્યાએ પહોંચેલું

**ઓગદા(-ધા)ળવું** અ. ક્રિ. [રવા.] (લા.) બળદે શિંગડાંથી જમીન ખોદવી. (૨) મોટા ડૂચા ભરી ખાવું, મોટા કોળિયા ભરી ખાવું, ઓનાળવું [પ્રકાર

**ઓગધાં** કે.પ્ર. [રવા.] બળદ કે આખલાનો ભાંભરવાનો એક

**ઓગન** પું. તળાવ ભરાઈ ગયા પછી જ્યાંથી પાણી છલી જતું હોય તે ભાગ. (૨) ન. તૃપ્તિ, નિરાંત. (૩) છલકાઈ જવું. [૦ ના(-નાં)ખવું (રૂ.પ્ર.) જોઇયે તે કરતાં વધારે પડતું કરી પાડવું]

**ઓગનવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઓગન',-ના. ધા.] છલકાઈ જવું. **ઓગનાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઓગનાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓગનાવવું, ઓગનાવું** જુઓ 'ઓગનવું'માં. [કાંઇ

**ઓગર**[1] પું. [સં. उद्-गर > પ્રા. उग्गर] (લા.) એક જાતની

**ઓગર**[2] ન. સુતારનું એક ઓજાર, શારડી

**ઓગરાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓગર[1]' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] મોં વાટે અવાજ સાથે વાયુનું બહાર આવવું, ઓડકાર

**ઓગલો**[1] (ઑગ-) પું. રાંધવાના ઠામમાં એક તરફ કાચું રહી ગયેલું અનાજ

**ઓગલો**[2] (ઑગ-) પું. તાકું, હાટિયું. (૨) ગલોફું

**ઓગસવું** અ. ક્રિ. આવવું. **ઓગસાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઓગસાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓગસાવવું, ઓગસાવું** જુઓ 'ઓગસવું'માં. [(સંજ્ઞા.)

**ઓગસ્ટ** પું. [અં.] ઈસ્વી વર્ષનો આઠમો મહિનો, અગસ્ત.

**ઓગળ** (ઑગ-) પું. જુઓ 'ઓગાળ'.

**ઓગળવું** (ઑગળ-) અ. ક્રિ. [સં. अव-गल (નીચે પડી જવું) > उग्गल-] (લા.) ઘટ્ટમાંથી પ્રવાહી પ્રકારનું નરમ થવું, પીગળવું. (૨) (લા.) ઢીલા પડવું, દયા આવવી. **ઓગળાવું** (ઑગળા-) ભાવે., ક્રિ. **ઓગાળવું**[1] (ઑગાળ-) પ્રે., સ. ક્રિ. **ઓગળાવવું** (ઑગળા-) પુનઃપ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓગળાવવું, ઓગળાવું** (ઑગળા-) જુઓ 'ઓગળવું'માં.

**ઓગાટ** (-ટય), **-ઠ** (-ઠય) જુઓ 'ઓગટ'.

**ઓગાણ** પું. કિનારો, કાંઠો

**ઓગાન** પું. પાણીનું મોજું. (૨) તળાવમાંથી વધારાનું પાણી નીકળી જવાનો કરેલો માર્ગ, ઓગન

**ઓગા(-ઘા)સ** (-સ્ય) સ્ત્રી. ઓગઠ

**ઓગાળ** (ઑગાળ) પું. [સં. उद्-गार > પ્રા. उग्गाल, ओग्गाल] ઘાસ ખાધા પછી ગાય-ભેંસ-હરણ વગેરે પ્રાણીઓ પેટમાંથી મોઢામાં લાવી ફરી ચાવે છે તે ખોરાક. (૨) નદી કે સમુદ્રને કાંઠે જામેલો કચરાનો થર, ઓવાળ. (૩) (લા.) ચિંતન, મનન. [૦ ગળી જવું (રૂ.પ્ર.) બોલીને ફરી જવું]

**ઓગાળવું**[1] (ઑગાળ-) જુઓ 'ઓગળવું'માં.

**ઓગાળવું**[2] (ઑગાળ-) સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઓગાળ', ના.ધા.] ઓગાળ વાગોળવો, વાગોળવું

**ઓગીઠું** ન. ઓગઠ [સંસ્કાર. 'મોમેન્ટમ' (ક્રિ.ધ.)

**ઓઘ** પું. [સં.] ઢગલો. (૨) સમૂહ, જથ્થો. (૩) વેગસ્થ

**ઓઘટ** (ઑઘટ) વિ. ઘાટ વિનાનું, અણઘડ. (૨) ઓળખાય નહિ તેવું [વિનાનું. (૩) ઉદાસીન

**ઓઘડ** વિ. ભોટ, બોથડ, બુદ્ધિહીન. (૨) ભયના ભાન

**ઓઘડ-નાથ** પું. [+ સં.] (લા.) સુખદુઃખની લાગણી વિનાનો પુરુષ, ભોટ માણસ [પ્રમાણે વર્તવું એ. (જૈન.)

**ઓઘ-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] સમજ વગર પોતાના મનમાં તરંગ

**ઓઘરાડ** વિ. ગંદું-ગોબરું, મેલું. (૨) વાન્યા વગરનું

**ઓઘરાડો** પું. જુઓ 'ઓખરાડો'.

**ઓઘરાળું** વિ. ગંદું, મેલું, ડાઘાવાળું. (૨) પાણીના રેલાવાળું

**ઓઘરાળો** પું. પાણી કે પરસેવાનો ડાઘ. (૨) ઊંઘમાંથી ઊઠતાં આંખ નીચે જામેલો મેલો લીટો. (૩) શરીર કે વાસણ ઉપરનો ડાઘ. (૪) રાંધવાના વાસણમાં પદાર્થ દાઝતાં પડતો ખરેડો, ઓઘરાડો, ઓખરાડો. (૫) પ્રવાહી ખોરાક પીરસવાનો પહોળા મોંનો ટૂંકા દાંડાનો ડોયો

**ઓઘરી** સ્ત્રી. કપડાને છેડે છૂટા રહેલા તાંતણા, આંતરી

**ઓઘરું** વિ. ગંદું-ગોબરું, મેલું

**ઓઘરો** પું. કચરો, મેલ, બગાડ. (૨) ગંદી વસ્તુનો ડાઘ, ઓઘરાળો. [૦ કાઢવો (રૂ.પ્ર.) માર મારવો]

**ઓઘલી** સ્ત્રી. [સં. 'ओघ' + ગુ. 'લું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નાનો ઓઘો (ખેતરમાંની સાંઠી વગેરેનો કરેલો)

**ઓઘલું** ન. [સં. ओघ + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનો ઓઘો. (૨) નળિયાં બંને બાજુ સરખાં સુકાય એ માટે એનાં ચાર–પાંચ ભૂગળાં ઊભાં કરીને ટેકવીને કરેલો પ્રત્યેક ઢગલો

**ઓઘલો** પું. [જુઓ 'ઓઘલું'.] નાનો ઓઘો. (૨) જમનારાંનો મોટો સમૂહ. (૩) ફગફગતા વાળનો જથ્થો. (૪) રાંધવામાં રહી ગયેલો એક તરફનો કાચો ભાગ, ઓગલો

**ઓઘાવવું** જુઓ 'ઓઘવું'માં.

**ઓઘવું** સ. ક્રિ. [સં. ओघ, તત્સમ] ઓઘો કરવો, ઢગલો કરવો. (૨) ખડકવું, થાપી કરવી. **ઓઘાવું** કર્મણિ., ક્રિ.

**ઓઘાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓઘ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ભાન વિના થતો મનનો વ્યાપાર. (જૈન.)

**ઓઘ-સંજ્ઞા** (-સઞ્જ્ઞા) સ્ત્રી [સં.] સમઝણ વિનાનું ભાન. (૨) સામાન્ય બોધ. (જૈન.)

**ઓઘા-છૂટ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓઘો' + 'છૂટ'.] અમુક મુદતને માટેનું કબજાવાળું ગીરો-ખત

**ઓઘા-બારસ(-શ)** (-સ્ય,-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓઘો' + 'બારસ'.] (લા.) માથાના વાળ ઓળ્યા વિનાની, ઓઘા જેવા અવ્યવસ્થિત વાળ હોય તેવી સ્ત્રી. (૨) ફૂવડ સ્ત્રી

**ઓઘા-ભૂલું** વિ. [જુઓ 'ઓઘો' + 'ભૂલું'.] યાદશક્તિ ન હોય તેવું, ભુલકણું, ભાન વગરનું

**ઓઘામણ[1]** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓઘવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ.પ્ર.] (લા.) કંટાળો, તિરસ્કાર. (૨) ત્રાસ, ભય, ગભરામણ. (૩) હરકત, મુશ્કેલી. (૪) શરમ

**ઓઘામણ[2]** ન. [જુઓ 'ઓઘાવવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ.પ્ર.] ઓઘાવવાનું કામ. (૨) ઓઘાવવા બદલ અપાતું મહેનતાણું

**ઓઘાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઓઘવું'માં.] ઓઘો કરાવવો. (૨) ખડકાવવું. (૩) ધોકા કે બંધાથી ઠોકવું, ઝૂડવું. (૪) છડવું, ખાંડવું. (૫) મારવું, પીટવું. (૬) (લા.) ખરાબ કામ કરવું. (૭) ખૂબ ખાવું

**ઓઘાવું** કર્મણિ., ક્રિ. [જુઓ 'ઓઘવું'માં.] ઓઘો કરાવો. (૨) ખડકાવું. (૨) (લા.) ગભરાવવું. (૩) પીડાવું, દુઃખી થવું

**ઓઘાસ** પું., ન. જુઓ 'ઓગાસ'.

**ઓઘી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓઘો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) ઘોડાને પલોટતાં વાપરવામાં આવતું લાંબું શેડ-ઉતાર દોરડું, વગર દાંડીવાળો ચાબુક. (૨) મુદત. (૩) ઠરાવ

**ઓઘો** પું. [સં. ओघ + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઠૂંઠાં સહિત કે ઠૂંઠાં વગરની કડબ કે ચારનો ઢગલો. (૨) જૈન સાધુઓ વાપરે છે તે ઊનના દોરાની મોટી પૂંજણી, રજોહરણ, રજોણો, રજોયણો. [-ઘા જેવું ઘર (રૂ.પ્ર.) (લા.) અંદર વેરણ-છેરણ સ્થિતિવાળું મકાન. -ઘા જેવું માથું(જેવું) (રૂ.પ્ર.) ઓળ્યા વગરનું માથું. -ઘા ભેગી(-ગી) ઊંદળ (-ળ્ય) (રૂ.પ્ર.) મોટા સાથે નાનું. ૦ આપવો (રૂ.પ્ર.) જૈન દીક્ષા આપવી. ૦ બાળવો (રૂ.પ્ર.) નુકસાન કરવું. (૨) ભેદ ભાંગવો, ભોપાળું ઉઘાડું પાડવું, છાની વાત ખુલ્લી કરવી. (૩) ફસાવવું. ૦ સળગવો (રૂ.પ્ર.) કંકાસ જેવી સ્થિતિ થવી]

**ઓઘો-ડોઘો** પું. [જુઓ 'ઓઘો', દ્વિર્ભાવ] (લા.) છોકરાંની એ નામની એક રમત, અડઘો-દડઘો

**ઓચરવું** (ઓચર-) સ. ક્રિ. [સં. उच्चर्-] ઉચ્ચારવું, બોલવું. (ભૂ.કૃ.નો આધાર કર્તા ઉપર). **ઓચરાવું** (ઓચરા-) કર્મણિ., ક્રિ. **ઓચરાવવું** (ઓચરા-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓચરાવવું, ઓચરાવું** (ઓચરા-) જુઓ 'ઓચરવું'માં.

**ઓચરિયું** (ઓચરિયું) ન. [અં. 'વાઉચર્' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] આધાર-રૂપ હિસાબી કાગળ (એ 'બિલ' હોય, શેર અને સરકારી વગેરે જામિનગીરીનાં પ્રમાણપત્ર પણ હોય.)

**ઓચરો** પું. ઓથ, આડચ

**ઓચવું** સ. ક્રિ. ખૂબ ઠાંસીને ખાવું, ઈચવું. **ઓચાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઓચાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓચંબા** (-ચમ્બા) પું., બ.વ. ગાલ-પચોળાં

**ઓચંબો** (-ચમ્બો) પું. જુઓ 'અચંબો'.

**ઓચાર** પું. અનાજ રાખવાની માટીની કોઠી

**ઓચાવવું, ઓચાવું** જુઓ 'ઓચવું'માં.

**ઓચિંતું** (-ચિન્તું) ક્રિ.વિ. [સં. अचिन्तित->પ્રા. अचिंतिअ-] અણ-ચિંતવ્યું, અચાનક, એકાએક, અણધાર્યું, અચિંત્યું

**ઓચ્છવ** પું. [સં. उत्सव >પ્રા. उच्छव] ઉત્સવ, આનંદમંગળ અને ખુશાલીનો દિવસ, ઉચ્છવ, તહેવાર. [૦ થવો (રૂ.પ્ર.) આફત ઊતરવી]

**ઓચ્છવિયો** વિ., પું. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઉત્સવ કરનારો, ઉત્સવમાં ભાગ લેનારો. (૨) ભવાયો

**ઓછ** (-છ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓછું'.] ઓછાપણું, કમીપણું, ઓછપ, ઘટ, ખૂટ, ઊણપ. [૦ મૂકવી (રૂ.પ્ર.) પાછી પાની કરવી] [-'મ' ત.પ્ર.] ઓછ, ઓછાપણું, ઊણપ

**ઓછપ** (-પ્ય), -મ (-મ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓછું' + ગુ. 'પ'

**ઓછરો** પું. ધીંગાણું કરતાં સામાવાળાની ગોળીથી બચવા માટે કરવામાં આવતો ઓથવાળો ભાગ, મોરચાનો ઓથ

**ઓછલું** વિ. [જુઓ 'ઓછું' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે-ત.પ્ર.] (પદ્યમાં) ઓછું

**ઓછવ** જુઓ 'ઓચ્છવ'.

**ઓછવ-મહોછવ** પું. [+ સં. महोत्सव >પ્રા. महोच्छव] સામાન્ય ઉત્સવ અને મોટો ઉત્સવ

**ઓછંગ** (ઓછઙ્ગ) પું. જુઓ 'ઉચ્છંગ'.

**ઓછંડવું** (ઓછણ્ડવું) સ. ક્રિ. છાંડવું. ટાળવું, (૨) રોક કરવું. (૩) તોડી નાખવું. **ઓછંડાવું** (ઓછણ્ડા-) કર્મણિ., ક્રિ. **ઓછંડાવવું** (ઓછણ્ડા-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓછંડાવવું, ઓછંડાવું** (ઓછણ્ડા-) જુઓ 'ઓછંડવું'માં.

**ઓછાડ** (ઓછાડ-) પું. [જુઓ 'ઓછાડવું.'] ઢાંકવા કે પાથરવાનું લૂગડું, આચ્છાદન. (૨) ગાડામાં માણસ બેસે છે કે માલ મૂકવામાં આવે છે તે જગ્યા. (૩) બળદ-ગાડીમાં મારડા ઉપરનો લોખંડની પટ્ટીનો બંધ. (૪) (લા.) ઓછાયો, ઓળો, ઓઝટ

**ઓછાડવું** (ઓછાડ-) સં. ક્રિ. [સં. अवच्छादय->પ્રા. ओच्छाड-] આચ્છાદન કરવું, ઢંકાય એમ લૂગડું પાથરવું. (૨) (લા.) છાંયડો કરવો, છાવું. **ઓછાડાવું** (ઓછાડા-) કર્મણિ., ક્રિ. **ઓછાડાવવું** (ઓછાડા-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓછાડાવવું, ઓછાડાવું** (ઓછાડા-) જુઓ 'ઓછાડવું'માં.

**ઓછાડિયું** (ઓછાડિયું) ન. [જુઓ 'ઓછાડ' +ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] નાનો ઓછાડ

**ઓછાપ** પું. ડર, ભય બીક

**ઓછા-બોલું** વિ. [જુઓ 'ઓછું' + 'બોલવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] ઓછું કે જરૂર પૂરતું બોલવાની ટેવવાળું, મિતભાષી

**ઓછાયો** (ઓછાયો) પું. [સં. अवच्छादक- >પ્રા. ओच्छायअ- ઢંકાવાની પરિસ્થિતિ] ઓળો, ઓઝટ, પડછાયો. (૨) (લા.) સંકોચ, ક્ષોભ. (૩) બીક, ધાસ્તી

**ઓછા-વધુ** વિ. [જુઓ 'ઓછું' + 'વધુ'.] ઘોડું-ઝાઝું

**ઓછાવવું[1]** (ઓછાવ-) પ્રે., સ. ક્રિ. [સં. अव-च्छादय- >

પ્રા. ओच्छाय-] ઢંકાય એમ લૂગડું પાથરવું-બિછાવવું. ઢાંકણ કે આચ્છાદન-રૂપે કરવું, છાવું. ઓછાવાવું[૧] (ઑછા॰) ભાવે., ક્રિ.

ઓછાવવું[૨], ઓછાવાવું[૨] જુઓ 'ઓછાવું[૨]'માં.

ઓછાવું[૧] (ઑછાવું) અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઓછાવવું;[૧]' આ એના પરથી વિકસેલું] પથરાવું

ઓછાવું[૨] અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઓછું', ના. ધા.] ઓછું થવું. (૨) (લા.) હલકું થવું, નઠારું બનવું. (૩) શરમાવું, સંકોચાવું, લજવાવું. ઓછાવાવું[૨] ભાવે., ક્રિ. ઓછાવવું[૨] પ્રે., સ. ક્રિ.

ઓછાશ (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓછું' + ગુ. 'આશ' ત. પ્ર.] ઓછ, ઓછપ, ઊણપ

ઓછાળ વિ. [જુઓ 'ઓછું' + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.] (લા.) ગંદું

ઓછિયું વિ. [જુઓ 'ઓછું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (ઓછું ઓછું થવું-ઉપરથી) વારી જાઉં એવા ભાવનું. (૨) ક્ષુદ્ર, ક્ષુલ્લક. (૩) ન. ઊણપ, ઓછપ, ખોટ. (૪) (લા.) ન. અછો અછો કરવું એ, લાડ લડાવવું એ

ઓછિયો[૧] પું. [જુઓ 'ઓછાયો.'] ઓછાયો, ઓળો

ઓછિયો[૨] પું. [જુઓ 'ઓછિયું.'] (લા.) અછો અછો વાનાં કરવાં. (ચરો.) (૨) સંભાળ. (૩) પોતાને ઘેર સારો અવસર હોય તો બીજાને ત્યાં મરણનો ખરખરો કરવા ન જવું એ

ઓછું વિ. [દે. પ્રા. उच्छअ-] માપમાં ઊણું-અધૂરું. (૨) સંખ્યામાં જોઇયે તેના કરતાં થોડું, કમ. [-છા પેટનું (રૂ. પ્ર.) પેટમાં—મનમાં વાત છાની રાખી ન શકે તેવું. -છી પાંસળી (રૂ. પ્ર.) ઘેલછાવાળું, અડધું ગાંડું. ૦ આણવું, ૦ આવવું, ૦ લાગવું (રૂ. પ્ર.) ખોટું લગાડવું, દુઃખનો ભાવ બતાવવો. ૦ ઓછું થવું (રૂ. પ્ર.) વહાલથી વારી જવું, અછો અછો વાનાં કરવાં, પ્રાણ પાથરવા. ૦ થવું (રૂ. પ્ર.) કાશ જવી, કંટક ટળવું. ૦ ન ઊતરવું (રૂ. પ્ર.) બને તેટલો સામનો કરવો. ૦ પડવું (રૂ. પ્ર.) દુઃખ લાગવું. ૦ પાત્ર (રૂ. પ્ર.) હલકું માણસ. ૦ લાગવું (રૂ. પ્ર.) અપમાનનો અનુભવ કરવો. -છે પાટલે બેસવું (-બેસવું) (રૂ. પ્ર.) હદ મૂકી બોલવું. (૨) લોકોની નજરમાં હલકું જણાવું]

ઓછું-અદકું વિ. [ + જુઓ 'અદકું'.], ઓછું-અધિકું વિ. [ + જુઓ સં. અધિક' + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.], ઓછું-વત્તું વિ. [ + જુઓ 'વધતું'-એનું લાઘવ-], ઓછું-વધુ વિ. [ + જુઓ 'વધુ'.] વધુઘટું, થોડુંઝાઝું, થોડુંઘણું

ઓછેરું વિ. [+ ગુ. 'એરું' તુલ. પ્ર.] વધુ ઓછું, વધારે અધૂરું

ઓજ[૧] પું. [સં. ऊर्ज न., પાણી] જમીન કે ચણતરમાંનો અંદરથી નીકળતો ભેજ. (૨) મરણ સમયે મોંમાંથી નીકળી પડતું ફીણ

ઓજ[૨] ન. જુઓ 'ઓજસ.' [(૨) તર્ક. (૩) દલીલ

ઓજ[૩] સ્ત્રી. [સં. ऊर्जा,-બળ, શક્તિ] (લા.) બુદ્ધિની સૂક્ષ્મતા,

ઓજ[૪] પું. [હિં.] મન, અંતર

ઓજપ (-પ્ય) સ્ત્રી. ઉજાશ

ઓજપાવવું, ઓજપાવાવું જુઓ 'ઓજપાવું'માં.

ઓજપાવું અ. ક્રિ. શોભવું, સુંદર લાગવું. ઓજપાવાવું ભાવે., ક્રિ. ઓજપાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

ઓજર-ખા(-ખ્વા)હી સ્ત્રી. [અર. 'ઉજ્ર' + ફા. 'ખાહ્' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કાલાવાલા, વિનવણી. (૨) બહાનું કાઢવું. (૩) ક્ષમા, માફી

ઓજવવું જુઓ 'ઓજવું[૧]'માં.

ઓજવું[૧] અ. ક્રિ. [સં. ओज्,-તત્સમ] વધવું. ઓજાવું[૧] ભાવે., ક્રિ. ઓજવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

ઓજવું[૨] સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઓજ.[૧]'] નાહવા માટે પાણી કાઢવું. ઓજાવું[૨] કર્મણિ., ક્રિ.

ઓજસ ન. [સં. ओजस्] શારીરિક બળ, તાકાત, શક્તિ. (૨) શારીરિક તેજસ્વિતા. (૩) પ્રતિભા, 'ઓ'. (૪) એ નામનો કવિતાનો એક ગુણ. (કાવ્ય). (૫) પ્રાણ-સંચાર, 'ઍનિમેશન' (ર. મ.)

ઓજસ્વિ-તા સ્ત્રી. [સં.] ઓજસ્વીપણું

ઓજસ્વિની વિ., સ્ત્રી. [સં.] ઓજસ્વી સ્ત્રી

ઓજસ્વી વિ. [સં., પું.] ઓજસવાળું

ઓજા(-ઝા)ડવું અ. ક્રિ. ઢોરે શરીર ઉપરનાં બગાઈ વગેરે ઉડાડવા માથું હલાવવું [ વ.] હથિયાર, સાધન

ઓજાર (ઑજાર) ન. [અર. 'ઔ-ઝાર્' બ. વ., ઉર્દૂમાં એ.

ઓજાવવું, ઓજાવું[૧] જુઓ 'ઓજવું[૧]'માં.

ઓજાવું[૨] જુઓ 'ઓજવું[૨]'માં.

ઓજાળું વિ. [જુઓ 'ઓજ[૩]' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] બુદ્ધિની સૂક્ષ્મતાવાળું. (૨) તાર્કિક. (૩) દલીલવાળું

ઓજિષ્ઠ વિ. [સં.] ખૂબ જ ઓજસ્વી

ઓજી[૧] પું. વણકર [કરજ-મુક્ત

ઓજી[૨] વિ. [સં. ऊर्जित- > પ્રા. उज्जिअ-] (ઓખામંડળમાં)

ઓજી(-ઝી)સારો પું. નકામી કે ખરાબ વસ્તુનો અવ્યવસ્થિત સંગ્રહ, કચરો-પૂંજો [ગુણોમાંનો એક ગુણ. (કાવ્ય.)

ઓજો-ગુણ પું. [સં. ओजस् + गुण, સંધિથી] કવિતાના ત્રણ

ઓજો-મેહ પું. [સં. ओजस् + मेह, સંધિથી] પેશાબનું એક દર્દ, 'એલ્બ્યુમિનેરિયમ'

ઓઝટ (-ટ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] હડફેટ, ધક્કો, હડસેલો. (૨) (૨) (સુ.) તમાચો. (૩) (લા.) કરડી નજર. (૪) મુશ્કેલી. [૦ લાગવી (રૂ. પ્ર.) ભૂતપ્રેત જેવાંની ઝપટમાં આવવું]

ઓઝડ (-ડ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] ઓઝટ, ધક્કો, હડસેલો, હડફેટ. [૦ લાગવી. (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'ઓઝટ લાગવી'.]

ઓઝડ-વા પું. [જુઓ 'ઓઝડ' + 'વા[૨]'.] (લા.) ભૂતપ્રેત વગેરેની ઝપટ લાગવી એ

ઓઝડવાયું વિ. [જુઓ 'ઓઝડવાવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] અસ્પષ્ટ દેખાઈ ને ચાલ્યું ગયેલું, ઝાંખું દેખાયેલું

ઓઝડવાવું અ॰ ક્રિ. અચાનક આડે આવવું, વચ્ચે અથડાવું

ઓઝણું (ઑઝણું) ન. [સં. उज्झनक- > પ્રા. उज्झणअ- પરિત્યાગ] (લા.) દાયજો, કરિયાવર (કન્યાને મળતો). (૨) ગરાસિયાની કન્યાને પરણી તેડી લાવવા માટે જતું ખાંડા સાથેનું વેલડું

ઓઝપવું અ. ક્રિ. જુઓ 'ઓઝપાવું.'

ઓઝપાઈ વિ. [જુઓ 'ઓજપાવું[૧]'-શરમાવું-શેહ ખાવી.] (લા.) ઝાંખું, તેજ વગરનું

ઓઝપાવવું, ઓઝપાવાવું જુઓ 'ઓઝપાવું'માં.

ઓઝપા(-પ)વું અ. ક્રિ. શરમાવું, શેહ ખાવી. (૨) ડરવું, દબાઈ

જવું. ઓઝપાવાવું ભાવે., ક્રિ. ઓઝપાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઓઝબ** (-બ્ય) સ્ત્રી- જુઓ 'ઓઝટ.'
**ઓઝમ** (ઓઝમ્ય) સ્ત્રી. નાનાં ઝાડો કે છોડવાઓ ઉપર પડતો મોટા ઝાડનો છાંયડો
**ઓઝર** (-રય) સ્ત્રી. તમાચો
**ઓઝરવું** અ. ક્રિ. [સં., પ્રા. उज्झर-, ओज्झर-, ઝરણા-રૂપે વહેવું] ટપકવું, નીતરવું
**ઓઝરી** સ્ત્રી. જુઓ 'હોજરી.'
**ઓઝરું** ન. જુઓ 'હોજરું.'
**ઓઝલ** (ઓઝલ) સ્ત્રી. [હિં.] સ્ત્રીઓની મર્યાદા સાચવવા રાખવામાં આવતો અંતરાય, પરદો, મલાજો. [૦ કરવી (રૂ. પ્ર.) મલાજો રાખવો. ૦ **માં રહેવું** (-રે:વું) (રૂ. પ્ર.) શરમાવું]
**ઓઝલડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓઝી' + ગુ. સ્વાર્થે 'લ' + 'ડ' ત. પ્ર. + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] (તુચ્છકારના અર્થમાં) કુંભારણ
**ઓઝલ-પડદો** પું. [જુઓ 'ઓઝલ' + પડદો'; એકાર્થ શબ્દોનો દ્વિર્ભાવ] ઓઝલ, મલાજો
**ઓઝલ-વાયું** વિ. [જુઓ 'ઓઝલ' + ગુ. 'વાયું' ત. પ્ર.] [ઓઝલવાળું, પરદેનશીન
**ઓઝવાવું** અ. ક્રિ. ગભરાવું [પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઓઝવું** સ. ક્રિ. રેડવું. ઓઝાવું¹ કર્મણિ., ક્રિ. ઓઝાવવું
**ઓઝંપો** (ઓઝમ્પો) પું. અજંપો. (૨) (લા.) શરમ, સંકોચ
**ઓઝા** પું., બ. વ. (માનાર્થે) [સં. उपाध्याय-> પ્રા. उवज्झाअ-, સંસ્કૃત પરિપાટીનો અધ્યાપક-ગુરુ-શિક્ષક-એ ઉપરથી] નાગર (બ્રાહ્મણ) અને શ્રીમાળી બ્રાહ્મણોમાં એક અવટંક, ઓઝો
**ઓઝાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓઝો' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ઓઝાનો ધંધો, કુંભારનો ધંધો
**ઓઝાડ** પું. ઓછાયો, ઓળો
**ઓઝાવવું**, **ઓઝાવું**¹ જુઓ 'ઓઝવું'માં.
**ઓઝાવું**² અ. ક્રિ. શરમાવું. (૨) ઊભું રહેવું. (૩) સામું થવું
**ઓઝાડવું** જુઓ 'ઓજાડવું'માં.
**ઓઝિયું** ન. પાકું
**ઓઝી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓઝો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ઓઝા -કુંભારની સ્ત્રી, કુંભારણ
**ઓઝીસારો** જુઓ 'ઓજીસારો'.
**ઓઝો** પું. [જુઓ 'ઓઝા.'] જુઓ 'ઓઝા'. (૨) કુંભાર
**ઓઝોન** પું. [અં.] એક જાતનો પ્રાણપોષક વાયુ (પરોઢનો જંગલમાં અનુભવાતો) (ર. વિ.)
**ઓટ**¹ (ઓટ્ય) સ્ત્રી. [સં. अप-वृत्ति> પ્રા. अउट्टि] સમુદ્રનાં પાણીની ભરતીનું પાછું વળવું એ. (૨) ઓછું થવાપણું, ઘટાડો. (૩) (લા.) પડતી દશા
**ઓટ**² (ઓટ્ય) સ્ત્રી. [સં. आवृत्ति> પ્રા. आउट्टि] આવર્તન, વળાંક વાળવો. એ. (૨) આધાર, ટેકો. (૩) છાયો, પડછાયો. (૪) સંતાવાની જગ્યા, ઓથું. (૫) પેડા નીચે મુકાતું લાકડું વગેરે
**ઓટ**³ ન. [અં.] જવ જેવું એ નામનું એક વિદેશી ધાન્ય
**ઓટ-કામ** ન. [જુઓ ઓટવું' + 'કામ.'] ધાતુને ઓટવાનું કામ, ઓત-કામ
**ઓટકાર** પું. [રવા.] જુઓ 'ઓડકાર.'
**ઓટ-કોટ** ન. [રવા.] યુક્તિ-પ્રયુક્તિ
**ઓટલા-કોટલા** પું., બ.વ. [જુઓ 'કોટડો', દ્વિર્ભાવ] (લા.) લાભ-હાનિ, ફાયદો-ગેરફાયદો
**ઓટણ** ન. [જુઓ 'ઓટવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ઓટવાની ક્રિયા, ઓટણી. (૨) ઓટવાની ઢબ. (૩) ઓટવાની મજૂરી, ઓટવાનું મહેનતાણું
**ઓટણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓટવું + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ઓટવાની ક્રિયા, ઓટણ. (૨) ઓટવાની ઢબ, ઓટણ
**ઓટણ-ઘોટણ** વિ. [જુઓ 'ઓટણ', દ્વિર્ભાવ.] (લા.) એકબીજામાં ગૂંચવાયેલું [સાધન, ચરખી
**ઓટની** સ્ત્રી. રૂ અને કપાસિયા જુદા પાડવા માટે વપરાતું
**ઓટ-ફલ(-ળ)** ન. એક જાતનું મોટું ઝાડ, કરચલ
**ઓટલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓટલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નાનો ઓટલો, પેઢલી
**ઓટલી-પોટલી** સ્ત્રી.[જુઓ 'પોટલી' દ્વિર્ભાવ], **ઓટલું-પોટલું** ન. [જુઓ 'પોટલું', દ્વિર્ભાવ.] પોટલું, પોટકું, બચકો
**ઓટલો** પું. [જુઓ 'ઓટો' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] મકાનના બારણા પાસે બહાર બેઉ બાજુ જમીનથી જરા ઊંચી કરેલી માટી પથ્થર કે ઈંટની ચણેલી બેઠક, ઓટો. [-**લા બેરિસ્ટર** (રૂ. પ્ર.) ઓટલે બેસી ગપસપ અને વાતો કરનાર નવરું માણસ. -**લા ભાંગવા** (રૂ. પ્ર.) નિંદા કે ખોટી વાતો કરવી. (૨) દંપતીમાં કલહ કરાવવો. -**લે બેસવું** (-બેસવું) (રૂ. પ્ર.) કંગાલ થઈ જવું, ઘરબાર ગુમાવવાં. (૨) નિર્લજ્જ થવું. (૩) તકાદો કરવો. ૦**ઊઠવો** (રૂ. પ્ર.) પાયમાલ થવું. (૨) વંશની સમાપ્તિ થવી, નિર્વંશ જવું. ૦**ઘસી ના(-નાં)ખવો** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ ખુશામત કરવી. ૦**બેસવો** (-બેસવો) (રૂ. પ્ર.) ઘણું જ નુકસાન થવું. (૨) દુર્દશામાં આવી પડવું. ૦ **ભાંગવો** (રૂ. પ્ર.) નિંદા કે ખોટી વાતો કરવી. (૨) દંપતીમાં કલહ કરાવવો. ૦ **વળવો**, ૦**વળી જવો** (રૂ. પ્ર.) બૂરું થવું. (૨) ખેદાનમેદાન થઈ જવું. ૦ **વાળવો** (રૂ. પ્ર.) ઘણું નુકસાન કરવું]
**ઓટવું** (ઓ-)સ.ક્રિ.[સં.आ-वृत्त-> પ્રા.आउट्ट] ફાટેલા લૂગડાની ફાટને બખિયો લઈ કરેલી પટ્ટીની કિનારી વાળી એને આંટી મારતા બખિયા ભરવા. (૨) (સૌ.) કપાસમાંથી કપાસિયા કાઢવા. (૩) (સૌ.) દાણા લેવા માટે કપડું પાથરવું. (૪) (સૌ.) હલાવી ઉકાળી કે ઘસીને કોઈ વસ્તુ પાણીમાં ભેળવી દેવી. ઓટાવું¹ કર્મણિ., ક્રિ. ઓટાવવું¹ પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઓટાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓટવું'+ ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ઓટણ.' [છપની વાત
**ઓટા-ગોટા** પું., બ.વ. [જુઓ 'ગોટો'નો દ્વિર્ભાવ.] (લા.) છાની
**ઓટામણ** ન., -ણી સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓટવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ઓટણ'.
**ઓટાવવું**¹, **ઓટાવું**¹ જુઓ 'ઓટવું'માં.
**ઓટાવવું**² **ઓટાવાવું** જુઓ 'ઓટાવું²'માં.
**ઓટાવું**² અ.ક્રિ. [જુઓ 'ઓટ²',ના. ધા.] (લા.) ઓટ આવવી, ઓછું થવું. ઓટાવાવું ભાવે, ક્રિ. ઓટાવવું² પ્રે.,સ.ક્રિ.

**ઓટિયો ભમરબાણ** પું. જુઓ 'આલરિયો ભમરબાણ.' (વહાણ.)

**ઓટી** (ઑટી) સ્ત્રી. [સં.आवृत्तिका> પ્રા. आवट्टिआ, આવર્તન] ઘાઘરો ઇજાર કે ધોતિયા-ફાળિયાની કેડ આગળની વાળેલી ધાર. [૦ ભાર (રૂ. પ્ર.) નખોદ કાઢી નાખનાર. (૨) કુલનિયું. ૦ માં ઘાલવું (રૂ. પ્ર.) કબજે લેવું, તાબે કરવું. ૦વાળ (રૂ. પ્ર.) છાની વાત બહાર પાડવાની આદતવાળું. (૨) ધારેલાથી ઊંધું કરનાર, બગાડનાર. (૩) રઝળુ, રખડુ. (૪) બહુ-બોલું, વાતોડિયું. ૦વાળવી (રૂ. પ્ર.) કેડની આસપાસ ધોતિયાની કિનારી ખોસવી]

**ઓટીગણ** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ, ઉટીગણ

**ઓટીલો** પું. [જુઓ 'ઓટલો'.] ઓટલો

**ઓટું-કોટું** વિ, [જુઓ 'કોટું', દ્વિર્ભાવ], વાંકુ-ચૂકું

**ઓટો** પું. [દે. પ્રા. ओहट्टओ-'આવરણ'] જુઓ 'ઓટલો.' (૨) વૃક્ષની આસપાસ કરેલો પેઢો

**ઓટો-કાર** સ્ત્રી. [અં.] યાંત્રિક બળથી ચાલતી ગાડી

**ઓટો-ગોટો** પું. [જુઓ 'ગોટો,' દ્વિર્ભાવ.] સ્પષ્ટ નહિ તેવું કામ, ગોટાળો. [૦ વાળવો (રૂ. પ્ર.) જેમ તેમ કરીને કામ પતાવવું]

**ઓટોગ્રાફ** પું. [અં.] યાદગીરી માટે દરજ્જે ઊંચા માનેલા માણસના પોતાના હસ્તાક્ષરની લીધેલી ટૂંકી કે લાંબી સહી

**ઓટો-નિષ્ણાત** વિ. [અં + સં.] પોતાની મેળે ચાલતાં યંત્રોના કામનું જ્ઞાન ધરાવનાર, 'ઑટો-એક્સ્પર્ટ'

**ઓટોમેટિક** વિ. [અં.] પોતાની મેળે જેનું સંચાલન થતું હોય તેવું, સ્વયં-સંચાલિત. (૨) ક્રિ. વિ. સ્વાભાવિક ક્રમમાં, એની મેળે

**ઓટો-મોબાઇલ** ન. [અં.] મોટરગાડી વગેરે સ્વયં-સંચાલિત વાહનનો પ્રકાર [નાની ગાડી

**ઓટો-રિક્શા** સ્ત્રી. [અં.] ત્રણ પૈડાંની સ્વયં-સંચાલિત યાંત્રિક

**ઓઠ** (ઑઠ) પું. જુઓ 'હોઠ'.

**ઓઠણ** (ઓ-) ન. [સં. अव-स्थान> પ્રા. ओट्ठाण] નવાણ પાસેની ઢોરને બેસવાની જગ્યા

**ઓઠવવું** (ઓ-) સ. ક્રિ, [સં. अव-स्थाप> પ્રા. अवट्ठव-] સમુંનમું કરી મૂકવું, ગોઠવવું. (૨) પાંદડામાં લૂગડામાં કે છાણમાટી કરી દેવતામાં ચીજ મૂકીને શેકવું, ઔષધને લૂગડામાં કે રોટલાનું કાચું પડ વીંટી એને છાણ કે માટી ચોપડી દેવતામાં અંદર નાખી પકવવું. (૩) (લા.) ચાંપી દબાવીને ખાવું. (૪) ધાલમેલ કરવી, ઘુસાડવું. ઓઠવાવું (ઓ-) કર્મણિ., ક્રિ. ઓઠવાવવું (ઓ-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓઠવાવવું, ઓઠવાવું** (ઓઠવા-) જુઓ 'ઓઠવું'માં.

**ઓઠંગ** (ઑઠઙ્ગ) પું. ખોળો, ઉછંગ

**ઓઠંગવું** (ઑઠઙ્ગ-) સ. ક્રિ અઢિંગવું, અઢેલવું, આધારે બેસવું. ઓઠંગાવું (ઑઠઙ્ગા-) ભાવે., ક્રિ. ઓઠંગાવવું (ઑઠઙ્ગા-) પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઓઠંગાવવું, ઓઠંગાવું** (ઑઠઙ્ગા-) જુઓ 'ઓઠંગવું'માં.

**ઓઠંગિયું** (ઑ.-) ન. [જુઓ, 'ઓઠંગાવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] અઢિંગણ

**ઓઠિં(-ઠીં)ગણ** (ઑ-), **-ણું** ન. [જુઓ 'ઓઠિં(-ઠીં)ગવું' + ગુ. 'અણ'-'અણું' કૃ. પ્ર.] અઢિંગણ, આધાર, ટેકો (વાંસે અઢેલી બેસવાનો)

**ઓઠિં(-ઠીં)ગવું** (ઑ-) જુઓ 'ઓઠંગવું' -ઓઠિં(ઠીં)ગાવું (ઑ-) કર્મણિ., ક્રિ. ઓઠિં(-ઠીં)ગાવવું (ઑ-) પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઓઠિં(-ઠીં)ગાવવું, ઓઠિં(ઠીં)ગાવું** (ઑ-) જુઓ 'ઓઠિંગવું'માં.

**ઓઠી** સ્ત્રી. ઠરાવેલા માપના નમૂનાની ચીપ

**ઓઠીંગણ, -ણું** જુઓ 'ઓઠિંગણ.'

**ઓઠીંગવું** (ઑ-) જુઓ 'ઓઠિંગવું.' ઓઠીંગાવું (ઑ-) કર્મણિ , ક્રિ. ઓઠીંગાવવું (ઑ-) પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઓઠીંગાવવું, ઓઠીંગાવું** (ઑ-) જુઓ 'ઓઠિં(-ઠીં)ગવું'માં.

**ઓઠું** (ઑઠુ) ન. [સં. अव-स्तृत> પ્રા. ओत्थअ-] ઓથું, પડદો, આંતરો. (૨) છુપાવાની કે આશરો લેવાની આંતરાવાળી જગ્યા. (૩) છાયા, પડછાયો, ઓળો. (૪) પૂતળું ઓઠું. (૫) બીબું, નમૂનો. (૬) (લા.) એકને બદલે બીજી નકામી વસ્તુની રજૂઆત. (૭) ઉદાહરણ, દૃષ્ટાંત, દાખલો. (૮) વિ. ઝાંખું. (૯) જેના ઉપરથી રંગ ઊખડી ગયો છે કે ઉખેડી નાખવામાં આવ્યો છે તેવું

**ઓડ**[1] વિ. [દે. પ્રા. ओड्ड] કૂવા વગેરે ખોદવાનું કામ કરનારી એ નામની એક હિંદુ ભટકતી કોમનું

**ઓડ**[2] (ઑડ) પું. પવન રોકવાનો પડદો. (૨) આડું. [૦નું ચોડ કરવું (કે વેતરવું) (-ચો-) (રૂ. પ્ર.) કાંઈનું કાંઈ કરી નાખવું, ઊંધું-ચતું કરી નાખવું, બગાડી નાખવું. ૦નું ચોડ થવું (-ચો-) (રૂ. પ્ર.) બગડવું. ૦નું ચોડ બાફવું, (-ચો-), ૦નું દોડ કરવું (-દો-) (રૂ. પ્ર.) ઓડનું ચોડ કરવું, બગાડવું]

**ઓડ**[3] (ઑડ્ય) સ્ત્રી. બોચી, ગળાની પાછલી કાંધ. (૨) ઘોડાના ગળાનો ફૂલેલો ભાગ. [૦ઊંચી કરવી (રૂ. પ્ર.) સ્વાર્થ સિવાય બીજી વાત ઉપર ધ્યાન ન આપવું. ૦ વાળવી (રૂ. પ્ર.) ઢોરના એક રોગમાં માથું ઢાળી ઢોરનું ગોટો વળીને સૂવું] [કૂવા ખોદવાનું કામ

**ઓડ-કામ** ન. [જુઓ 'ઓડ[2]' + કામ[2].'] ઓડ લોકોનું

**ઓડકાર** પું. [રવા.] પેટનો વાયુ મોંમાંથી નીકળતાં થતો ડકાર જેવો અવાજ, ઓટકાર, ડકાર [મઢીસો

**ઓડકી-દોડકી** સ્ત્રી. એ નામની એક દેશી રમત, અઢીસો-

**ઓડણ** (-ણ્ય), -ણી સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓડ'[2] + ગુ. 'અણ'-'અણી' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઓડ જાતિની સ્ત્રી

**ઓડ-પંથ** (ઑડ-પન્થ) પું. [જુઓ 'ઓડું' + 'પંથ'.] આડો ચોડો અને અજાણ્યો માર્ગ

**ઓડવ** પું. [સં.] 'રિ' અને 'પ' સિવાયના ગાનના પાંચ સ્વરોને સાંચવતી રાગજાતિ, ઔડવ. (સંગીત.)

**ઓડવ-બિલાવલ** પું. [ + જુઓ 'બિલાવલ'.] બિલાવલ થાટનો એક પ્રકારનો એ નામનો રાગ. (સંગીત.)

**ઓડવું**[1] ન. હોડકું

**ઓડવું**[2] ન. એક ફળ, કરપડું

**ઓડવું**[3] સ. ક્રિ. (હાથ લાંબો કરી) યાચવું, માગવું. (૨) અટકાવવું, થંભાવવું, રોકવું. (૩) ખેંચવું. ઓડાવું[1] કર્મણિ ક્રિ. ઓડાવવું[1] પ્રે.. સ. ક્રિ.

**ઓડવું**[4] અ. ક્રિ. મુશ્કેલીથી બોલી પોતાનો અર્થ સમઝાવવો. ઓડાવું[2] ભાવે., ક્રિ. ઓડાવવું[2] પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓડવો** પું. ઓથમાં બેસાય તેવો ખાડો. (૨) ચાકડા

ઉપરનો ચાક ફેરવવા માટેનો ખાડો. (૩) ઘંટૂડો હળવો ચલાવવા ખીલડાની આસપાસ વીંટેલું કપડું. (૪) તલવારની મૂઠમાં જ્યાં આંગળાં રહે છે તેની આડે લોઢાની પટ્ટી ચોડવામાં આવે છે તે ભાગ. (૫) ટેકરો

**ઓડસ** પું. અંધકાર

**ઓડા**[૧] સ્ત્રી. શરત. (૨) અનુકરણ, નકલ

**ઓડા**[૨] પું. જુઓ 'ઓડા-વા.'

**ઓડા**[૩] પું. ટોપલી

**ઓડાટ** (ઑડાટ) પું. [સુ.] ઓડામણ, તકલીફ

**ઓડાણી** વિ. [જુઓ 'ઓડ[૧]' + ગુ. 'આણી' ત. પ્ર.] ઓડને લગતું. (૨) (લા.) મૂર્ખ, હેવાન

**ઓડામણ**[૧] ન. મદદ ખાતર હાથ આપનાર માણસ. (૨) વિ. સહાયક, મદદગાર. (૩) ખર્ચાળ. (૪) ઉદાર

**ઓડામણ**[૨](-ણ્ય) સ્ત્રી. તકલીફ [પવન, આડી-વા

**ઓડા-વા** પું. [જુઓ 'ઓડા[૨]' 'વા.[૨]'] દરિયા-કાંઠાનો ખારો

**ઓડાવવું**[૧-૨], **ઓડાવું**[૧-૨] જુઓ 'ઓડવું[૩-૪]'માં.

**ઑડિટ** ન. [અં.] હિસાબ તપાસવાને લગતું કામ, હિસાબ-તપાસણી

**ઑડિટ-ચેક** પું. [અં.], **ઑડિટ(૦તપાસણી) મુદ્દો** પું. [અં. + જુઓ 'તપાસણી' + 'મુદ્દો'.] હિસાબો તપાસ્યા પછી ઑડિટરને અયોગ્ય કે અનિયમિત જણાયેલી હોય તે બાબત

**ઑડિટ-નોટ** સ્ત્રી. [અં.], **ઑડિટ-નોંધ** (-નોંધ્ય) સ્ત્રી. [અં. + જુઓ.' 'નોંધ.'] હિસાબ તપાસાયા પછી હિસાબ-તપાસનવીસે હિસાબોને લગતી અભિપ્રાયવાળી આપેલી તપસીલ, ઑડિટ-રિપૉર્ટ'

**ઑડિટર** વિ. [અં.] હિસાબ તપાસનાર સનંદી માણસ, હિસાબ-તપાસનીસ, હિસાબ-ચોકસી

**ઑડિટ-રિપૉર્ટ** પું., [અં.], **ઑડિટ-હેવાલ** પું. [અં. + જુઓ 'હેવાલ.'] જુઓ 'ઑડિટ-નોટ'.

**ઓડિયા-બાજી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓડિયો' + 'બાજી'-] ઓડિયો રચવાની યુક્તિ

**ઓડિયાં** (ઑ૰)ન., બ.વ. [જુઓ 'ઓડ[૩]' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઓડનો ભાગ ઢંકાય તેવા માથાના વધેલા વાળ. [ઓડિયું વાળવું (ઑ૰) (રૂ. પ્ર.) ગાંઠડીને વચોવચ ફાળિયું બાંધી કપાળમાં ભેરવીને વજન ઉપાડવું] [નામની કોમનો પુરુષ

**ઓડિયો**[૧] પું. [જુઓ 'ઓડ[૧]' ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઓડ

**ઓડિયો**[૨] (ઑડિયો) પું. પ્રતિપક્ષી ગમે તેમ વર્તે તોયે પોતાને જ ફાવે તેવી યુક્તિ. (૨) નવકૂંડીની રમતમાં આડાં અવળાં બે ભરત. (૩) કોયડો

**ઓડું** (ઑડું) ન. [દે. પ્રા. अवड्अ-] (ખેતરમાં મોલનું પશુ-પક્ષીથી રક્ષણ કરવાને માટે માણસના આકારનો બેસાડેલો) ચાડીકો, (ખેતરનો) ચાડિયો. (૨) કાંઈ ન કરી શકે તેવો ચેતન-હીન નમૂનો. (૩) પૂતળું. (૪) ઘોડિયામાં આડા લાકડામાં બેસાડેલું પાયાનું સાલ. (૫) (લા.) બહાનું

**ઓડો**[૧] (ઑડો) પું. [જુઓ 'ઓડું'.] (લા.) અડચણ, નડતર, આડચ, અટકાયત. (૨) પાણી અટકાવવાની પાળ. (૩) પાસલો. (૪) કર ઉઘરાવવાને રસ્તામાં મૂકેલું જકાતી થાણું. (૫) નિશાની, એંધાણ. (૬) (પંચમહાલમાં) માંડવો. [૦બાંધવો, ૦લગાવવો (રૂ. પ્ર.) રસ્તામાં વચ્ચે આંતરી લેવું]

**ઓડો**[૨] પું. મોલને બાળી મૂકે તેવો સમુદ્રનો ખારો પવન ઓડા-વા

**ઓઢ**[૧] ન. દરિયાનું નાનું મોજું, નાની લોઢ

**ઓઢ**[૨] (-ઢ્ય) સ્ત્રી. વલણ, વૃત્તિ

**ઓઢક** પું. ઓઠિંગણ. (૨) આશ્રય, ઓથ

**ઓઢણ**[૧] ન. [દે. પ્રા. ओड्ढण, ઓઢણું; તત્સમ] ઓઢવું એ. (૨) ઓઢવાનું વસ્ત્ર. (૩) ઓઢવાની ક્રિયા

**ઓઢણ**[૨] ન. ઉત્તરોત્તર ચાલ્યો આવતો રિવાજ. (૨) જૂના ખાતામાં બાકી રહેલું લેણું નવું ખાતું પાડીને ચોપડામાં ખેંચવાપણું

**ઓઢણ-બાકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓઢણ[૨]' + 'બાકી'.] ખેડૂત પાસે વરસોવરસ ખેંચાતી આવતી લેણી રકમ

**ઓઢણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓઢણું + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નાની ઉંમરની સ્ત્રી કે છોકરીનું નાનું ઓઢણું. [૦ફાડવી (રૂ.પ્ર.) જીવવું]

**ઓઢણું** ન. [જુઓ 'ઓઢણ[૧]' + 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] પૂરો સાડલો ન હોય તેવું સ્ત્રીઓનું ઓઢવાનું– માથું ઢાંકવાનું લૂગડું [૦ઉતારવું (રૂ. પ્ર.) આબરૂ લેવી, લાજ લેવી. ૦ઓઢવું (રૂ. પ્ર.) પરણવું. (૨) રક્ષણ નીચે આવવું. (૩) માથે લેવું. (૪) નામોશી વહોરવી. (૫) નાદારી બતાવવી]

**ઓઢ-પહેર** (ઓઢય-પૅ:રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓઢવું' + 'પહેરવું.'] ઓઢવું અને પહેરવું એ

**ઓઢવવું** સ. ક્રિ. આગળ ધરવું, કુરબાન કરવું. **ઓઢવાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઓઢવાવવું**, પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓઢવાવવું**, **ઓઢવાવું** જુઓ 'ઓઢવવું'માં.

**ઓઢવું**[૧] ન. અથાણામાં નાખવાનું એક ફળ

**ઓઢવું**[૨] સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઓઢણ.', ના. ધા.] માથું ઢંકાય એ રીતે શરીર ઉપર લૂગડું કે સાડલો ઓઢણું વગેરે આવરવું. (૨) (લા.) માથે લેવું, વહોરી લેવું. (૩) દેવાળું કાઢવું. [ઓઢાઈ પથરાઈ જવું (રૂ. પ્ર.) ખુશ ખુશ થઈ જવું. ઓઢી (રૂ.પ્ર.) ગુનો વહોરી લેવો. ઓઢે ને પાથરે એટલું (રૂ.પ્ર.) ઘણું જ. (૨) લાંબું પહોળું.] ઓઢાવું કર્મણિ., ક્રિ. **ઓઢાડવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [(૩) આચ્છાદન, ઓછાડ

**ઓઢાડ** પું. [જુઓ 'ઓઢાડવું'.] ઓઢો, ઢાંકણ. (૨) પછેડી.

**ઓઢાડવું**, **ઓઢાવું** જુઓ. 'ઓઢવું'માં. [લૂગડું

**ઓઢિયું** ન. [જુઓ 'ઓઢવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] ઓઢવાનું

**ઓઢી** સ્ત્રી. પંક્તિ, શ્રેણી. (ગ.)

**ઓઢો** પું [જુઓ 'ઓઢવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઓઢવાનો ચોરસો. (૨) બળદને ઓઢાડવાની ઝૂલ. (૩) ખેતરની છાપરી કે માંડવો. (૪) (લા.) વિ., પું. બેવકૂફ મૂર્ખ

**ઓણ** (ઑ:ણ) ક્રિ. વિ. [સં. अधुना > પ્રા. अहुणा > અપ. अहुण– હમણાં] આ વરસે, ચાલુ વરસે

**ઓણવું** સ. ક્રિ. [સં. ओण् તત્સમ,– ખસેડવું, દૂર ધકેલવું.] રેંટિયાની ત્રાક ઉપરથી સૂતરનું કોકડું ફાળકા ઉપર વીંટવું. **ઓણાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઓણાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓણ-સાલ** (ઑ:ણ-) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઓણ' + 'સાલ'.] આ ચાલુ વરસે, ઓણ

**ઓણસું** (ઓણસું) ન. દેવતા પાડવાનું એક સાધન (લોખંડની કડી અને ચકમક)

**ઓણાવવું, ઓણાવું** જુઓ 'ઓણવું'માં.

**ઓણૂંકું** (ઓ:-) વિ. [જુઓ 'ઓણ' દ્વારા.] આ ચાલુ સાલનું

**ઓણૂંકાં** (ઓ-) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઓણૂંકું' + ગુ. 'આં' સા. વિ. ના અર્થનો પ્ર.] ચાલુ વરસે, ઓણ

**ઓત**[1] (-ત્ય) સ્ત્રી. કરકસર. (૨) વધારો, બચત. (૩) નફો. (૪) રક્ષણ, બચાવ. (૫) સાજા થવું એ. (૬) પડદો

**ઓત**[2] ન. કપડું. (૨) હળ

**ઓત**[3] કે. પ્ર ['ઓત્તારીની'નું લાઘવ] આશ્ચર્યનો એક ઉદ્ગાર, [ઓત્તારીની

**ઓત-કામ** ન. [જુઓ 'ઓતવું' + 'કામ[2]'] ઓતવાનું કામ

**ઓતણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓતવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ધાતુ ગાળી એને ઘાટ આપવાની ક્રિયા. (૨) ધાતુ ગાળીને ઢાળ પાડવાની મજૂરી. (૩) ધાતુ ગાળવાની ભઠ્ઠી. (૪) ધાતુ ગાળવાનું પાત્ર

**ઓત-પ્રોત** વિ. [સં.] એકબીજા સાથે વણાઈ ગયેલું, એકબીજામાં પરોવાઈ ગયેલું. (૨) બધે ઠેકાણે વ્યાપી ગયેલું. (૩) એકાગ્ર, એકતાન, તલ્લીન, તન્મય

**ઓતપ્રોત-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઓતપ્રોત હોવાપણું

**ઓતપ્રોત-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] હળીભળી જવાનું વલણ, 'સ્પિરિટ ઑફ એસિમિલેશન'

**ઓત-ફળ** ન. એ નામનું એક વૃક્ષ

**ઓતરણ** (ઓતરણ્ય) સ્ત્રી. વાસણની ચડ-ઊતર ઘાટની માંડણી, ઉતરડ

**ઓતરંગ** (ઓતરંગ) પું., ન. [સં. उत्तरङ्ग न.] બારસાખનું ઉપરનું આડું

**ઓતરા-ચીતરા** (ઓતરા-) ન., બ. વ. [સં. उत्तरा (फाल्गुनी) + चित्रा સ્ત્રી., એ બે નક્ષત્રો] ઉત્તરા ફાલ્ગુની અને ચિત્રા નક્ષત્રો. (૨) એ બે નક્ષત્રોમાં સૂર્ય આવ્યો હોય તે સમય (ભાદરવા મહિનાનો). [૦ના તડકા (રૂ. પ્ર.) ભાદરવામાં પડતો તાપ]

**ઓતરાતું, -દું** (ઓતરા-) વિ. [જુઓ 'ઉતરાતું'.] ઉત્તર દિશાનું, ઉત્તર દિશામાં આવેલું

**ઓતરાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'અંતરાશ.'

**ઓતરાણું** (ઓતરા-) વિ. જુઓ 'ઓતરાતું'-'ઉતરાતું'.

**ઓતવું** સ. ક્રિ. ધાતુને ઓગાળી બીબા કે ઓઢામાં રેડવું, ધાતુનો ઢાળ પાડવો. (૨) ધાતુના રસને ઘાટ આપવો, ધાતુનું ભરતકામ કરવું. **ઓતાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઓતાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓતળવું**[1] (ઓતળ-) અ. ક્રિ. બાકી રહેવું, બચવું. (૨) આઘું જવું. (૩) નાસી જવું. (૪) ગૂમ થવું. **ઓતળાવું**[1] ભાવે., ક્રિ. **ઓતળાવવું**[1] પ્રે , સ. ક્રિ.

**ઓતળવું**[2] (ઓતળ-) સ. ક્રિ. ભૂલી જવું, વીસરવું. **ઓતળાવું**[2] કર્મણિ., ક્રિ. **ઓતળાવવું**[2] પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઓતળાવવું**[1-2] **ઓતળાવું**[1-2] જુઓ 'ઓતળવું[1-2]'માં.

**ઓતાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓતવું' ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] ઓતવાનું મહેનતાણું (૨) કોથળામાં માલ ભરવા માટે કોથળાનું મોઢું ખુલ્લું રાખવા સુધીનું અપાતું મહેનતાણું

**ઓતાડું** (ઓ-) વિ. જાહેર માર્ગે ન હોતાં આડ-રસ્તે આવેલું, આડ-ફેટું. (૨) વિષય બહારનું, આડ-પખું. (૩) અપરિચિત, અજાણ્યું

**ઓતામણ** ન. [જુઓ 'ઓતવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] [જુઓ 'ઓતાઈ.'

**ઓતાર** (ઓ-) પું. [જુઓ 'ઉતાર'.] (લા.) શરીરમાં દેવ આવવાથી ઊપજતો કંપ–થરથરાટ. (૨) (લા.) તદ્દન નકામું કે ભૂંડામાં ભૂંડું માણસ, ઉતાર

**ઓતારી** વિ. પું., [જુઓ 'ઓતવું' દ્વારા.] ઓતવાનું કામ કરનાર (વ્યક્તિ), બીબામાંથી ધાતુના જુદા જુદા ઘાટ બનાવનાર

**ઓતાવવું, ઓતાવું** જુઓ 'ઓતવું'માં.

**ઓતિયારી** પું. મઠનો ઉપરી, મહંત

**ઓતિયો** પું. [જુઓ 'ઓતવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] કુંભાર જેવી જાતિનો માટીનાં રમકડાં વગેરે બનાવનારો માણસ

**ઓતી** વિ. શ્રેષ્ઠ, ઉત્તમ

**ઓતુ** પું. [સં.] બિલાડો, મીંદડો. (૨) સ્ત્રી. [સં.] બિલાડી, મીંદડી

**ઓતુ-પુચ્છ** ન. [સં.] ભીનાશવાળી જમીનમાં કે પાણીમાં ઊગતું એ નામનું એક ઘાસ

**ઓતું**[1] ન. [સં. ओतक– વિ.] (કાપડમાંનો) વાણો

**ઓતું**[2] ન. છાપરું

**ઓતોંજન** (ઓતોઞ્જન) ન. [સં. ओतस्+अञ्जन] સફેદ સુરમો

**ઓત્તારી, ૦ની** કે. પ્ર. ['ઓ તારી ભલી' જેવા વાક્યનું લાઘવ] આશ્ચર્ય બતાવનારો ઉદ્ગાર, વાહ, ઓહો, ઓત

**ઓત્રા-ચિત્રા** જુઓ 'ઓતરા-ચીતરા'.

**ઓથ** (ઓથ્ય) સ્ત્રી. [સં. अव-स्तृति- > પ્રા. ओत्थइ-], **૦ડી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] આધાર માટે કરેલો ઘાસપાલાનો પડદો. (૨) ટાઢ તડકાથી રક્ષણ થવા બાંધેલું કામચલાઉ સાધન. (૩) (લા.) આશરો, શરણ. (૪) મદદ, સહાય

**ઓથડું** ન છાલું, ફોતરું. (૨) તલ ખંખેરી લીધા પછીનો તલનો છોડ, તલની સાંઠી, તલસરું

**ઓથમી** વિ. આળસુ, એદી

**ઓથમી-જીરું** જુઓ 'ઊથમું જીરું'.

**ઓથમીર** (ઓથ-) પું. ('અક્કલનો ઓથમીર' એવો રૂ. પ્ર.) (લા.) કમ-અક્કલ

**ઓથર** વિ., પું. [અં.] પ્રણેતા, રચનારો, ગ્રંથ કે લેખ-નિબંધનો કર્તા

**ઓથર-શિપ** સ્ત્રી. [અં.] ગ્રંથનું રચનાર હોવાપણું, ગ્રંથ-કર્તૃત્વ

**ઓથરવું** (ઓથ-) અ. ક્રિ. [દે. પ્રા. ओत्थरिअ- જેના ઉપર આક્રમણ થયું છે તેવું] સ્વપ્નમાં આવી પડેલી આફતથી દબાઈ–ગૂંગળાઈ–ગભરાઈ જવું. (૨) ભયંકર સ્વપ્ન આવવું. (૩) બીવું. (૪) કતરાવું, ગુસ્સે થવું. **ઓથરાવું** (ઓથરા-) ભાવે., ક્રિ. **ઓથરાવવું** (ઓથરા-) પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઓથરાવવું, ઓથરાવું** (ઓથરા-) જુઓ 'ઓથરવું'માં.

**ઓથરો** (ઓથરો) પું. [જુઓ 'ઓથ' દ્વારા.] ઓથ, આડશ

**ઓથવવું** (ઓથવવું) જુઓ 'ઓથવું'માં. (૨) સંતાડવું, છુપાવવું. **ઓથવાવું** (ઓથવાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઓથવાવવું** (ઓથવાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓથવાવવું, ઓથવાવું** (ઓથવા-) જુઓ 'ઓથવવું'માં.

**ઓથવું** (ઑથવું) અ. ક્રિ. [સં. अव-स्तृत- > પ્રા. ओत्थअ-, ઢંકાયેલું ] ઓથે ભરાઈ જવું. (૨) અટકવું, થંભી જવું. (૩) (લા.) નાહિંમત થવું, હારી જવું. (૪) સ. ક્રિ. છોડને સરખી રીતે ઊભા ગોઠવીને ચારે તરફથી સાંકળી લેવા. **ઓથાવું** (ઑથાવું) ભાવે., કર્મણિ., ક્રિ. **ઓથવવું** (ઑથવવું) પ્રે., સ. ક્રિ. (વધુમાં જુઓ ઉપર 'ઓથવવું'.)

**ઓથવો** (ઑથવો) પું. [ જુઓ 'ઓથ' + ગુ. 'વું' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ] આધાર, આશરો. (૨) તલ કે તલીને વાઢી એની ખળાવાડમાં કે ખેતરમાં કરેલી ઊભડી

**ઓથાડ** વિ. જબ્બર, જમ્મર, મોટું

**ઓથાર** (ઑથાર-) પું. [ સં. अव-स्तार > પ્રા. ओत्थार ] સ્વપ્નમાં આવી પડેલી આફતથી ગભરાઈ જવું એ, સ્વપ્નમાં કોઈ છાતી ઉપર ચડી બેઠું હોય એમ લાગવું એ. (૨) ભયંકર સ્વપ્ન. (૩) આધાર, આશરો. (૪) (લા.) મૂર્ખ, મૂઢ

**ઓથારિયો** (ઑથારિયો) પું. [ જુઓ, 'ઓથાર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર. ] નમાલાં પુસ્તક લખ્યે જવાનો એક પ્રકારનો હડકવા (ન.લ.)

**ઓથારો** (ઑથારો) પું. [ જુઓ 'ઓથાર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ] આધાર, આશ્રય, ઓથ

**ઓથાવું** (ઑથાવું) જુઓ 'ઓથવું'માં.

**ઓથી** (ઑથી) સ્ત્રી. [ જુઓ 'ઓથ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર. ] લાકડી કે બીજી કોઈ વસ્તુ નાખ્યા વગર ફક્ત સૂતરને ગંઠીને બનાવેલી ચાબુક જેવી શેડ-ઉતાર સોટી

**ઓથું** (ઑથું) ન. [ જુઓ 'ઓઠું'.] જુઓ 'ઓઠું'.

**ઓથો** (ઑથો) પું. [ જુઓ 'ઓથ' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] ઊંઘમાં છાતી ઉપર હાથ રહી જવાથી થતી અકળામણ. (૨) જુઓ 'ઓથ'. [ ૦ **આવવો, ૦ પડવો** (રૂ. પ્ર.) છાંયડો થવો કે આડમાં આવવું. ૦ **મૂકવો** (રૂ. પ્ર.) છાંયડો કે ઓથ હટાવવાં ] [(૨) મુખત્યાર સત્તા

**ઑથૉરિટી** સ્ત્રી. [અં.] પ્રમાણપુરઃસર હોવાપણું, પ્રમાણિતતા.

**ઓદન** પું. [ સં., પું., ન. ] રાંધેલા ચોખા, ભાત

**ઓદમણી** (ઑદમણી) સ્ત્રી. ખાટલાના ભરતને ટકાર રાખનારું દોરડું, પાંગત

**ઓદરવું** અ. ક્રિ. [(સૌ.) સં. उदर ઉપરથી ના. ધા.] પેટમાં પચી જવું. (૨) (લા.) સુખેથી ભોગવવું. **ઓદરાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઓદરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓદરાવવું, ઓદરાવું** જુઓ 'ઓદરવું'માં.

**ઓદરી** સ્ત્રી. [ સં. उदरिका ] પેટમાં થતો એક રોગ. (૨) ખાધાથી થતો સંતોષ, સોદરી

**ઓદા**[1] પું., બ. વ. ગાડાના ચીલામાં પડેલા ખાડા, રોદા

**ઓદા**[2] સ્ત્રી. સં. [आपदा] આપત્તિ, દુઃખ

**ઓદારવું** (ઑદારવું) સ. ક્રિ. [સં. अव-दृ-दार्, અર્ધ તત્સમ] ચીરવું, ફાડવું. (૨) જમીનમાં હળથી ચાસ પાડવા, જમીન ખેડવી. **ઓદારાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઓદારાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓદારાવવું, ઓદારાવું** જુઓ 'ઓદારવું'માં.

**ઓદી** સ્ત્રી. પાણીકાંઠાના ઊંચા ભાગમાં સંતાઈ રહેવાને બનાવેલ ખચકો

**ઓદું-કોદું** વિ. [સૌ.] જેવું તેવું હલકું. (૨) ન. કૂચા-કચરા જેવું ભેળું કરેલું મિશ્રણ. (૩) ચોમાસામાં મોટા ઝાડ નીચે છાંયડામાં ખૂબ ઊગતું એક જાતનું ઘાસ

**ઓદો** પું. [સં. औदीच्य-] (તુચ્છકારમાં) ઔદીચ્ય બ્રાહ્મણ

**ઓદો-કદમી** જુઓ 'કાદો-કદમી'.

**ઓદો-કોદો** પું. [સૌ.] જુઓ 'ઓદું-કોદું'.

**ઓદો-ફોદો** પું. છોકરીઓની છાણથી રમાતી એક રમત

**ઓદ્ધવ** પું. [સં. उद्धव] શ્રીકૃષ્ણનો એક ભક્ત (એમનો એ કાકો થતો હતો), ઉદ્ધવ

**ઓદ્ધેદાર** જુઓ 'ઓધ્ધેદાર'.

**ઓદ્ધેદારી** જુઓ 'ઓધ્ધેદારી'.

**ઓદ્ધો** જુઓ 'ઓધ્ધો'. [વગેરેનું થાન

**ઓધ**[1] ન. [ સં. ओधस् ] આઉ, અડણ, ગાય-ભેંસ

**ઓધ**[2] (-ધ્ય) સ્ત્રી. વંશ, કુળ. (૨) વારસો. [ -ધે **ઊતરવું** (ઓધ્યે-) (રૂ. પ્ર.) બાપદાદાના ગુણોનું વારસામાં ઊતરી આવવું ]

**ઓધ**[3] (-ધ્ય) જુઓ 'ઊધ' (ગાડાની). [-ધે **લેવું** (ઓધ્યે-) (રૂ. પ્ર.) કાંઈ ધકેલવા ખાંધ દેવી-ટેકો આપવો ]

**ઓધરવું** (ઑધરવું) અ. ક્રિ. [સં. उद्-धृ-धर्- > પ્રા. उद्धर-] ઉદ્ધાર થવો, મુક્ત થવું, મોક્ષ પામવું. (૨) સફળતા મળવી. (૩) થાળે પડવું, સુધરવું. **ઓધરાવું** (ઑ-) ભાવે, ક્રિ. **ઓધારવું** (ઑ-) પ્રે., સ. ક્રિ. (જુઓ 'ઓધારવું.')

**ઓધરાવું** (ઑ-) જુઓ 'ઓધરવું'માં.

**ઓધવ, ૦જી** પું. [સં. उद्धव + જુઓ 'જી'.] જુઓ 'ઉદ્ધવ'. [૦જી **આવવું** (રૂ. પ્ર.) દાળ કે ચોખા દાઝી જવા]

**ઓધ-વાડો** પું. જુઓ 'ઓધ[2]' (૨) ઓલાદ, સંતતિ

**ઓધવું** અ. ક્રિ. ગોઠવું, ગમવું. (૨) ગમ પડવી

**ઓધસ** ન. [સં. ओधस् ] જુઓ 'ઓધ[1].'

**ઓધાન** (ઑધાન) [સં. आधान] સ્ત્રીને ગર્ભ રહેવો એ

**ઓધાર**[1] (ઑધાર) પું. [સં. उद्धार] ઉદ્ધાર. (૨) નિવેડો, છુટકારો [(અઢેલીને લેવામાં આવે છે તે)

**ઓધાર**[2] (ઑધાર) પું. [સં. आधार] આધાર, ઓથ, ટેકો

**ઓધારણ** (ઑધારણ) વિ. [સં. उद्धारण] ઉદ્ધાર કરનારું

**ઓધારવું** (ઑધાર-) સ. ક્રિ. [સં. उद्-धृ-धार् > પ્રા. उद्धार-] ઉદ્ધાર કરવો, મોક્ષ આપવો, જન્મમરણનો ફેરો ટાળવો. **ઓધારાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઓધારાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓધારાવવું, ઓધારાવું** જુઓ 'ઓધારવું'માં.

**ઓધિયો** (ઑધિયો) પું. [સં. अवधि પું.] અવધિ, મુદત. (૨) તાકડો, લાગ. (૩) (લા.) ફજેતી, બદનામી

**ઓધ્ધેદાર** વિ. [જુઓ 'હોદ્દેદાર'.] હોદ્દો ધરાવનાર

**ઓધ્ધેદારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'હોદ્દેદારી'.] હોદ્દો ધરાવવાપણું

**ઓધ્ધો** પું. [જુઓ 'હોદ્દો.'] અધિકારવાળું સ્થાન, દરજ્જો

**ઓનદ** પું. પેટલાદ તરફ વવાતી બાજરીની એ નામની એક જાત [હિંદુ તહેવાર. (સંજ્ઞા.)

**ઓનમ** (-મ્ય) સ્ત્રી. વામન દ્વાદશી--ભાદરવા સુદિ બારશનો એક

**ઑનરરી** વિ. [અં.] જેમાં પગાર લેવાનો નથી હોતો તેવી સેવા આપનારું, માનાર્હ, સંમાન્ય (આવાને માનદ વેતન મળી શકે.) (૨) એવું માનદ (સ્થાન)

**ઑનરેબલ** વિ. [અં.] માનનું અધિકારી, માનવંત. (૨) પ્રતિષ્ઠિત, આબરૂદાર [વેતન

**ઑન(-નો)રેરિયમ** ન. [અં.] માનાર્હ સેવા આપનારને મળતું

**ઑનર્સ** વિ. [અં.] માન સાથે ઉચ્ચ ગુણાંકથી પાસ કરાનારી (પરીક્ષા) [અભ્યાસક્રમ (સ્નાતક કક્ષાએ)

**ઑનર્સ કોર્સ** પું. [અં.] માનવાળો ઉચ્ચ ગુણાંકનો

**ઓનાદ** પું. ગંજીફાની રમતમાં હુકમ પાડનાર પક્ષને જ સતિયો કિંવા સંપૂર્ણ હાર લાગે એવી સ્થિતિ. (૨) વિ. અક્કલ વગરનું, મૂર્ખ, (૩) સંસ્કાર વગરનું. (૪) જોરાવર, બળવાન

**ઓનાળવું** (ઓનાળવું) સ. ક્રિ, [દે. પ્રા. उन्नालिअ-, ઊંચું ફેંકેલું.] દાણાને પાણીમાં તરતા રાખીને ધોવા. (૨) (તિરસ્કારમાં) ખાવું, ઝીંસટવું, ઝાપટવું. **ઓનાળાવું** (ઓનાળાવું) કર્મણિ., **ક્રિ. ઓનાળાવવું** (ઓનાળાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓનાળાવવું, ઓનાળાવું** (ઓનાળા-) જુઓ 'ઓનાળવું'માં.

**ઓનું-સોનું** (ઓનું-સોનું) ન. [જુઓ 'સોનું',-દ્વિર્ભાવ.] (લા.) ઠાકો, ટોણો, મહેણું

**ઑનોરેરિયમ** જુઓ 'ઑનરેરિયમ'.

**ઓપ** પું. [દે. પ્રા. ओप्प વિ., ओप्पा સ્ત્રી. સરાણ ઉપર કરવામાં આવતું હીરા વગેરેનું ઘર્ષણ] ઘર્ષણથી લાવવામાં આવતો ચળકાટ. (૨) ચકચકિત પડ ચડાવવાની ક્રિયા. (૩) શોભા, સુંદરતા. [**૦ આપવો, ૦ ચડા(-ઢા)વવો, ૦ દેવો** (રૂ. પ્ર.) પ્રાબલ્ય જમાવવું]

**ઓપ-અભ્યાસક્રમ** પું. [+ સં.] (લા.) જૂનો કરેલો અભ્યાસ તાજો કરાવવાની દૃષ્ટિએ કરવા માટેનો અભ્યાસ વિશેનાં પાઠ્ય પુસ્તકોની યાદી અને પરીક્ષાઓનો ક્રમ, 'રિફ્રેશર-કોર્સ'.

**ઓપચી** પું. કવચધારી રક્ષક યોદ્ધો

**ઓપચી-ખાનું** ન. [+ જુઓ 'ખાનું'.] હથિયારધારી સૈનિકોને રહેવાનું સ્થળ. (૨) લશ્કરી ચોકી

**ઓપટા** પું., બ. વ. કઠોળ વગેરેની બે ચાર દાણાવાળી શિંગ, પોપટા

**ઓપટી** સ્ત્રી. [સં. आपत्ति-का] આપત્તિ, મુશ્કેલી. (૨) રજ, ઋતુ, અટકાવનું લોહી. (૩) સુવાવડ. (૪) નુકસાન, ગેરલાભ. (૫) અગત્ય, જરૂર. [**૦ કાઢવી** (રૂ.પ્ર.) મુશ્કેલી ટાળવી. **૦નો માણસ** (રૂ.પ્ર.) ખરે વખતે કામ આપનાર માણસ, **૦માં આવવું** (રૂ. પ્ર.) સપડાઈ જવું, સંકડામણમાં આવવું. **૦ સા(-સાં)ચવવી** (રૂ.પ્ર.) અણીને વખતે મદદ કરવી] [આપત્તિ

**ઓપટી-સોપટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓપટી,-દ્વિર્ભાવ.] મુશ્કેલી,

**ઓપઢ** વિ. મૂર્ખ, કમઅક્કલ [(લા.) મૂર્ખ, કમઅક્કલ

**ઓપઢ-સંગ** (-સઙ્ગ) વિ. [+ સં. सिंह- > પ્રા. सिंग]

**ઓપણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓપવું + ગુ. અણી કૃ. પ્ર.'] ઓપ આપવાની ક્રિયા. [૨) ઓપ આપવાની કળા. (૩) ઓપ આપવાનું મહેનતાણું. (૪) ઓપ, ચળકાટ

**ઓપન્દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] ઓપવાળું, ચળકાટવાળું

**ઑપન-ડિલિવરી** સ્ત્રી. [અં.] માલને પૅકિંગમાંથી ખુલ્લો કરી ખરીદનારને સોંપવાની ક્રિયા

**ઑપન-પૉલિસી** સ્ત્રી. [અં.] જેમાં વીમો ઉતારેલી મિલકતની કિંમત ન નોંધી હોય તેવું કરારનામું [ખુલ્લો ડબો

**ઑપન-વૅગન** ન. [અં.] રેલવે ગાડીનો માલ ભરવાનો

**ઑપન-સર્કિટ** સ્ત્રી. [અં.] તારનો સંદેશો બધાં સ્ટેશનોએ એકી સાથે મળી શકે એવી ગોઠવણ

**ઑપનિંગ-બૅટ્સ-મૅન** (ઑપનિઙ્ગ-) પું. [અં.] ક્રિકેટની રમતમાં બૅટનો દાવ પહેલો લઈ રમત શરૂ કરનારો ખેલાડી

**ઑપનિંગ-બૉલર** (ઑપનિઙ્ગ-) પું. [અં.] ક્રિકેટની રમતમાં પહેલો દડો ફેંકી રમત શરૂ કરનાર ખેલાડી

**ઓપ-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [જુઓ 'ઓપ' + ફા. 'બન્દ્'.] વિ. ઓપવાળું, ઓપ ચડાવેલું

**ઑપરેટર** વિ. [અ.] પોતાને સોંપવામાં આવેલું કામ અસર ઉપજાવે એ પ્રકારની યુક્તિથી (ટેલિફોન વગેરે) કરનાર. (૨) વીજળીના યંત્ર ઉપરનું કામ કરનાર

**ઑપરેશન** ન. [અં.] દર્દીના શરીર ઉપર કરવામાં આવતી શસ્ત્રક્રિયા, (સર્જ્યન કરે છે તે) વાઢકાપ

**ઑપરેશન-થિયેટર** ન. [અં.] હૉસ્પિતાલમાં શસ્ત્રક્રિયા કરવાનું સ્થળ

**ઑપલ** પું. [અં.] લીલા પીળા અને રાતા રંગનો કિંમતી નંગ તરીકે વપરાતો ખનિજ પથ્થર

**ઓપવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. ओप्प વિ. સરાણ ઉપર ઘસી ચળકાટ લાવવામાં આવ્યો છે તેવું; -ના. ધા.] માંજી ઘસીને ચળકતું કરવું. (૨) સોના-રૂપાનો ઢોળ ચડાવવો. (૩) ચણોઠીની રમતમાં ધૂળના ઢગલા કરી અંદર નાખેલી ચણોઠી શોધી કાઢવી. (૪) અ. ક્રિ. તેજસ્વી દેખાવું, ચળકવું. (૫) શોભવું, દીપવું. **ઓપાવું** કર્મણિ., ભાવે., ક્રિ. **ઓપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓપાવવું, ઓપાવું** જુઓ 'ઓપવું'માં.

**ઓપિત** વિ. [+ સં. इत भू. कृ. નો પ્ર.] ઓપેલું, શોભીતું

**ઓપીકું, -લું** વિ. [જુઓ 'ઓપ' + ગુ. 'ઈકું'-'ઈલું' ત. પ્ર.] ઓપવાળું, ચળકતું

**ઑપેરા** પું. [અં.] સંગીત-નાટ્યશાળા. (૨) સંગીતમય નાટ્યરચના. (૩) નાટકનાં ગાયનોની પુસ્તિકા

**ઑફ** સ્ત્રી. [અં.] ક્રિકેટની રમતમાં દાવ લેનારના મોં તરફ ઊભા રહેવાની જગ્યા [ક્રિયા

**ઑફ-ડ્રાઇવ** પું. [અં.] ઑફ-સાઇડ(બાજુ)માં દડો ફેંકવાની

**ઑફનાક** (ઑફનાક) વિ. ભયાનક, ખતરનાક, કોફનાક

**ઑફ-બ્રેક** પું. [અં.] ક્રિકેટની રમતમાં ઑફ-સાઇડ(બાજુ)માંથી ફરી દડો વિકેટમાં ફેંકવાની ક્રિયા

**ઑફર** સ્ત્રી. [અં] માંગ, માગણી

**ઑફ-સાઇડ** સ્ત્રી. [અં.] ક્રિકેટની રમતમાં જમણે હાથે દાવ લેનારની જમણી બાજુ અને ડાબે હાથે દાવ લેનારની ડાબી બાજુ. (૨) રેલવે સ્ટેશનમાં સ્ટેશનના મકાનની સામેના પાટા પછીના પાટાવાળી બાજુ

**ઑફ સેટ-પ્રિન્ટિંગ** (-પ્રિન્ટિઙ્ગ) ન. [અં.] લિથો-ગ્રાફીની પદ્ધતિએ થતું પુસ્તકો વગેરેનું એક ખાસ પ્રકારનું છાપકામ

**ઑફ-સેટ-મુદ્રક** વિ. [અં. + સં.] લિથોગ્રાફીની પદ્ધતિએ પુસ્તકો વગેરેનું ખાસ પ્રકારનું એક છાપકામ કરનાર કામદાર

**ઑફ-સેટ-મુદ્રણ** ન. [અં. + સં.] જુઓ 'ઑફ-સેટ-પ્રિન્ટિંગ'.

**ઑફ-સેન્ટર** ન. [અં.] ક્રિકેટની રમતમાં ઑફ-સાઇડ-(બાજુ)ની સ્ટમ્પ દબાવવા માટે સેન્ટર માગવાની ક્રિયા

**ઑફ-સ્ટમ્પ** સ્ત્રી. [અં.] ક્રિકેટની રમતમાં દાવ લેનારથી વિકેટની ત્રીજી લાકડી

**ઑફિશિયલ** વિ. [અં.] કચેરીને લગતું. (૨) સત્તાની રૂએ ધોરણ પ્રમાણે કરવામાં આવેલું. (૩) (લા.) સરકારી અમલદાર, 'ઑફિસર'

**ઑફિશિયેટિંગ** (-ટિઙ્ગ્) વિ. [અં.] અધિકારપદ ઉપર અવેજીમાં કામ કરનાર કામચલાઉ અમલદાર

**ઑફિસ** સ્ત્રી. [અં.] કચેરી, કાર્યાલય. (૨) (લા.) પદવી, હોદ્દો, અધિકાર [નિશ્ચિત કરેલો સમય

**ઑફિસ-ટાઇમ** પું. [અં.] કચેરી–કાર્યાલયમાં કામ કરવાનો

**ઑફિસર** વિ., પું. [અં.] કચેરીનો અધિકાર-સ્થાનનો તે તે અધિકારી, અમલદાર

**ઑફિસરી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઑફિસરનું કામ, અધિકારીનું કામ. (૨) અધિકારીનો દરજ્જો

**ઑફિસ-રૂમ** પું. [અં.] કચેરીનો ઓરડો (જેમાં અધિકારી અને કારકુનો બેસી કામ કરતા હોય છે.)

**ઓબડ-ધોબડ** વિ. [રવા.] ખાડાખડબાવાળું, અઘડ-ઘટું

**ઓબરું** વિ, સ્વાદ વગરનું, ભાવે નહિ તેવું. (૨) ઘણું, વધારે, બેહદ

**ઓબરો** પું. ઓરડો

**ઓબલો** પું. મૂછનો શોભિયો

**ઓબાણ** પું. બળતા ચૂલામાં ગોઠવેલ છાણાં લાકડાં વગેરે બળતણ, ઊબગો, ઓબાળ

**ઓ બાપ રે** કે.પ્ર. [જુઓ 'ઓ'[૨] + 'બાપ' + સં.] 'બાપ'ને યાદ કરી કરાતો દુઃખ કે પીડાનો ઉદ્ગાર

**ઓબાળ, -ળો** પું. [+ ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ, 'ઓબાણ'. (૨) નદીના પાણીમાં તણાઈ આવેલ કાદવ. [૦ પૂરવો (રૂ. પ્ર.) ચૂલામાંથી બહાર ખરી પડેલ અગ્નિને પાછો ચૂલામાં મૂકવો]

**ઓબેરાન** પું. આકાશમાંના પ્રજાપતિ તારાસમૂહ માંહેનો ચોથો ઉપગ્રહ. (સંજ્ઞા.)

**ઓબો** પું. દુઃખ, પીડા. [૦બા લેવા (રૂ. પ્ર.) દુઃખી થવું]

**ઓભા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓભાવું'.] આપદા, દુઃખ. (૨) હરકત, મુશ્કેલી. (૩) સાલ, ફાંસ. (૪) દિલગીરી, અફસોસ. (૫) તંગી, તાણ

**ઓભામણ** (-ણ્ય), **-ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓભાવું' + ગુ. 'આમણ'–'આમણી' કૃ. પ્ર.] ઉકેલ ન સૂઝવાથી થતી ગભરામણ. (૨) ઉપાધિકારક પીડા. (૩) પ્રસૂતિની પીડામાંથી છૂટવા વલખાં મારવાં એ. (૪) પશ્ચાત્તાપ, પસ્તાવો

**ઓભાર** (ઑભાર) પું. બહારનો દમામ

**ઓભાવવું, ઓભાવાવું** જુઓ 'ઓભાવું'માં.

**ઓભાવું** અ. ક્રિ. ઉકેલ ન સૂઝવાથી ગભરાવું. (૨) પીડાવું, દુઃખમાંથી છૂટવા વલખાં મારવાં. (૪) પ્રસૂતિની પીડામાંથી છૂટવા વલખાં મારવાં. (૫) પશ્ચાત્તાપ અનુભવવો. (૬) સલવાવું, ફસાવું. **ઓભાવાવું**. ભાવે., ક્રિ. **ઓભાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓભાસ** (ઑભાસ) પું. [સં. अव-भास] જુઓ 'અવ-ભાસ'.

**ઓમ્, ૐ** પું. [સં.] વૈદિક મંત્રોચ્ચારના આરંભમાંનો ઉદ્ગાર, ૐકાર

**ઓમ[૧]** (ઑમ) ક્રિ. વિ. [સૌ.] બીજી રીતે. (૨) પેલી બાજુ

**ઓમ[૨]** પું. [અં.] વિદ્યુત-પ્રતિરોધનું એક માપ

**ઓમણું** (ઑમણું) વિ. [(સૌ.) જુઓ 'ઓમ[૧]' દ્વારા.] પેલી બાજુએ રહેલું

**ઓ મા રે** કે.પ્ર. [જુઓ 'ઓ[૨]' + 'મા[૨]' + સં.] 'મા'ને યાદ કરી કરાતો દુઃખ કે પીડાનો ઉદ્ગાર

**ઓમાલવું** (ઓમાલવું) સ. ક્રિ. ઉકાળવું. (૨) લોટ ગૂંદવો. **ઓમાલાવું** (ઓમાલાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઓમાલાવવું** (ઓમાલાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓમાલાવવું, ઓમાલાવું** (ઓમાલા-) જુઓ 'ઓમાલવું'માં.

**ઓમેગા** પું. [અં.] ગ્રીક લિપિનો છેલ્લો વ્યંજન. (૨) (લા.) અંત, છેડો

**ઓમેન્ટમ** (ઓમેણ્ટમ) ન. [અં.] હોજરી નીચે લટકતું અને આંતરડાને ઢાંકતું રસ-પડનું બેવડું પડ, અંતર-પડદો

**ઓમ્નિ-બસ** સ્ત્રી. [અં.] ઘણાં માણસ બેસી શકે તેવી ચાર પૈડાંવાળી યાંત્રિક ગાડી, 'બસ'

**ઓય, ૦ ઓય** કે.પ્ર. [રવા.] 'હાય હાય રે, અરરર' એ અર્થના ઉદ્ગાર દુઃખ વેદના વગેરે પ્રસંગે)

**ઓયકારો** પું. [+ સં. कारक- > પ્રા. कारअ-] 'ઓય' એવો અવાજ, હાયકારો, અરેરાટ

**ઓય ધાડેના** કે.પ્ર. [+ જુઓ 'ધાડ' + 'એ' સા. વિ. + 'ના'. છ. વિ. અનુગ] 'ઓહો' 'ત્યારે શું' એ અર્થનો ઉદ્ગાર

**ઓય મા** કે.પ્ર. [+ 'મા[૨]' ની યાદ સાથે] દુઃખ-વેદના થતાં હોય ત્યારનો ઉદ્ગાર

**ઓય રે** કે.પ્ર. [+ સં.] ઓયકારાનો ઉદ્ગાર

**ઓય-વોય** કે. પ્ર. [જુઓ 'ઓય',–દ્વિર્ભાવ.] આ પ્રકારનો દુઃખવાચક ઉદ્ગાર [ઉદ્ગાર, ધત

**ઓયો** કે.પ્ર. [જુઓ 'ઓય' દ્વારા.] તુચ્છકારદર્શક એક

**ઓર[૧]** (ઑર) વિ. [દે. પ્રા. ओर, હિં. ऑर 'ચારુ, સુંદર'] નિરાળું, અસાધારણ, અસામાન્ય

**ઓર[૨]** (ઑરય) સ્ત્રી. ગર્ભના રક્ષણ માટે એના ઉપર રહેતું પાતળી સફેદ ચામડીનું પડ

**ઓર[૩]** (ઑર) પું. કેરીને ઘાસમાં અથવા પરાળમાં પાકવા નાખવી એ. (૨) છાયા, પ્રભાવ. (૩) છોડને ફરતી માટી ચડાવવાની ક્રિયા. (૪) વખત, જમાનો. [૦ લાગવો (રૂ. પ્ર.) અસર થવી]

**ઓર[૪]** (ઑરય) સ્ત્રી. ચડસાચડસી, સ્પર્ધા, હરીફાઈ

**ઓર[૫]** ન. છેડો. (૨) નિશાની, ભાળ. (૩) હિત, લાભ. [૦આવવું (રૂ. પ્ર.) નાશ થવો. ૦ ન છોર (રૂ. પ્ર.) શરૂઆતે નહિ અને છેડાય નહિ. ૦ નિભાવવું (રૂ. પ્ર.) ઠેઠ સુધી પૂરું કરવું. (૨) પોતાની ફરજ બજાવવી. (૩) રક્ષણ કરવું]

**ઓર[૬]** પું. નદીના કાંઠા ઉપર કરવામાં આવતો નદી બાજુ

ખુલ્લો કૂવો, ઓરિયો (જેમાં પાણી નદીમાંથી વાળવામાં આવ્યું હોય છે.)

**ઓર-અસિત** (-ત્ય) સ્ત્રી. સરકે એવી ગાંઠ

**ઓરકીડ** ન. એ નામનું એક ફળઝાડ

**ઓરકેસ્ટ્રા** ન. [અં.] નાટકશાળામાં વાજિંત્ર વગાડનારાઓને બેસવાની જગ્યા. (૨) નાટકશાળામાં પહેલી હારની બેઠક

**ઓર-કોરામણી** સ્ત્રી. એ નામની એક દેશી રમત

**ઓરગંડી** (-ગણ્ડી) જુઓ 'અવરગંડી'.

**ઓરગાણો** પું. ભંગી હરિજન

**ઓરગો** પું. કુસ્તીનો એક દાવ

**ઓર-ઘોર** ક્રિ.વિ. ઓવારી નાખવું એમ

**ઓરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓરડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] મકાનની અંદરનો નાનો ઓરડો, ઓલી, કોટડી

**ઓરડિયો** પું. [જુઓ 'ઓરડો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઓરડો'. (પદ્યમાં.)

**ઓરડો** પું. [સં. अप-वरक-] ઘરની અંદરનો તે તે મોટો ખંડ (પરસાળ કે ગજાર સિવાયનો). [-ડાનું ધન ઓટલે આવવું (રૂ. પ્ર.) પૈસાનો દેખાવ કરવો. -ડાને પૂછવું (રૂ. પ્ર) કાંઈ ખર્ચ કરતાં પહેલાં પોતાની સ્થિતિ તપાસવી. -ડા સામું જોવું (-સાઃમું-) (રૂ. પ્ર.) દ્રવ્ય સંબંધી હાલત વિચારવી. -ડે અજવાળું હોવું (રૂ. પ્ર.) ધનવાન થવું કે હોવું. (૨) સંતાન થવાં. -ડે બેસવું (-બેસવું) (રૂ. પ્ર.) પતિના મૃત્યુ પછી વિધવા સ્ત્રીએ ઘરનો ખૂણો પાળવો. ૦ કરવો (રૂ. પ્ર.) ઉંમરે આવેલાં વર-વહુને સાથે રાખવાં. (૨) એકાંતમાં બેસવું. ૦ તપાસવો (રૂ. પ્ર.) પૈસા ખર્ચવાના વિષયમાં પોતાની શક્તિ જોવી. ૦ દેવાવો, ૦ વસાવો (રૂ. પ્ર.) નિર્વંશ જવો. ૦ સા(-સાં)ચવવો (રૂ. પ્ર.) દ્રવ્યની તપાસ રાખવી]

**ઓરણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓરવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ઓરવાની ક્રિયા. (૨) ઘંટીનું મોં. (૩) ઓરવાનું સાધન (હંતાળમાં ત્રિપાંખિયાવાળું-ચલમ-ઘાટના મોઢાવાળું). (૪) (લા.) ખા ખા કરવું એ

**ઓરણિયો** પું. [જુઓ 'ઓરણું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઓરવાનું કામ કરનારો પુરુષ [જુઓ 'ઓરણ'.

**ઓરણી** સ્ત્રી. [જુઓ ઓરણું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય]

**ઓરણી-બંધણું** ન. [+ સં. बन्धनक > પ્રા. बंधणअ-] હંતાળના સાંબડા સાથે ઓરણીને મજબૂત બાંધી રાખવાનું દોરડું કે કાથાની સીંદરી

**ઓરણું** ન. [જુઓ 'ઓરવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] ઓરવાની ક્રિયા, ઓરણી. (૨) અનાજ બી વગેરે ઓરવાની વસ્તુ. (૩) (લા.) ખોરાક

**ઓરત** (ઓરત) સ્ત્રી. [અર. 'અવ્રત્',-માણસનો ડૂંટીથી ઘૂંટણ સુધીનો ઢાંકવા પાત્ર ભાગ. ફા.માં લા. 'પત્ની' 'સ્ત્રી']. પત્ની, ધણિયાણી. (૨) સ્ત્રી, નારી [સ્ત્રીજાતિ

**ઓરત-જાત** (ઓરત-જાત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાત[2]'.]

**ઓરતડો** (ઓરત-ડો) પું. [જુઓ ઓરતો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઓરતો'. (પદ્યમાં.)

**ઓરત-પરસ્ત** (ઓરત-) વિ. [જુઓ 'ઓરત' + ફા.] સ્ત્રીવર્ગનું સંમાન કરનાર, નારી-પૂજક

**ઓર-તરેહનું** (ઓર-તરેઃનું) [જુઓ 'ઓર[1]' + અર. 'તરહ્' + ગુ. 'નું' છ.વિ. ના અર્થનો અનુગ] અસામાન્ય, અસાધારણ, અપ્રતિમ, અપૂર્વ

**ઓરતો** (ઓરતો-) પું. [સં. आतुरत्वक- ન. > પ્રા. आउरत्तअ, 'આતુરતા'] ઉત્કંઠા. (૨) ઓરિયો, અભિલાષ, મહાલવાની ઉમેદ. (૩) શોખ. (૪) પસ્તાવો. [૦ કરવો (રૂ. પ્ર.) દુઃખ લગાડવું. ૦ રહી જવો (-રૈઃ-) (રૂ. પ્ર.) ઇચ્છેલી વસ્તુનો ઉપભોગ કરવાનો ન રહેવો. (૨) ધોખો રહી જવો. ૦ પીતવો (રૂ. પ્ર.) ઇચ્છા પૂરી થવી]

**ઓરથેરું** વિ. [જુઓ 'ઓરું' + નિરર્થક 'થ' + ગુ. 'એરું' તુલ. પ્ર.] વધારે ઓરું, વધારે નજીક. (૨) ક્રિ. વિ. નિકટ, પાસે [દોર. (૨) અભિમાન, ગર્વ, મગરૂરી

**ઓર-દોર** (ઓર-ડોર) પું. [જુઓ 'ઓર[1]' + 'દોર'.] અજબ

**ઓરપ** પું. એ નામનો ચોમાસામાં ઊગતો એક વેલો

**ઓરપવું** સ. ક્રિ. ઉઝરડવું. **ઓરપાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઓરપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓરપાવવું**, **ઓરપાવું** જુઓ ઓરપવું'માં.

**ઓર-પાંજરું** ન. [સં. अपर > પ્રા. अवर, अउर > હિં. 'ઓર' ('અને'-'બીજું') + 'પાંજરું'] (લા.) બીજાના ખેતરમાં નુકસાન કરનાર માણસ

**ઓરપો** પું. [દે. પ્રા. ओरंपिअ-, પાતળું કરેલું, છોલેલું] જમીન ઉપર લીંપણ કરતાં દોરવામાં આવતી હાર કે લીટી, ઓળપો

**ઓરમ** ન. સોનું

**ઓરમું** (ઓરયમું) ન. ઘઉંનાં નાનાં ફાડાંને ઘીમાં સેકી ખાંડ સાકર કે ગોળવાળા પાણીમાં બાફી બનાવવામાં આવતું મિષ્ટાન્ન, તરવારી લાપસી

**ઓરમાઈ**, -ન, -યું (ઓ-) વિ. [સં. अपर-मातृक- > પ્રા. अवर-माइअ, अउर-माइअ દ્વારા] સાવકી માતાને લગતું, સાવકું. [-યું કરવું (રૂ. પ્ર.) જૂની પત્ની મરી જતાં નવું લગ્ન કરવું] [વસેડો. (૨) વડ-ખાખરો

**ઓરલો-ગોરલો** પું. જમીન ઉપર પથરાતો એક વેલો,

**ઓરવણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓરવણું[1]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ભીનાં વસ્ત્ર સૂકવવાનો વાંસ કે દોરી

**ઓરવણું[1]** ન. [જુઓ 'ઓરવવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] કોસના કે સારણના પાણીથી જમીનને ભીની કરવાની ક્રિયા. (૨) જમીન પોચી કરવા માટે પાણી ખેંચવા માટેનો કોસ

**ઓરવણું[2]** ન. [જુઓ 'ઓરવું' + ગુ., પ્રે. 'અવ' + ગુ. 'અણું' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] ખેડુનું બી વાવવાનું ઓજાર. (૨) કંસારાનું રેણ દેવાનું એક સાધન

**ઓરવવું** સ. ક્રિ. કપડાંને છૂટાં છૂટાં કરીને સૂકવવાં. (૨) કૂવાના પાણીથી ખેતરને પાણી પાવું, પાણીથી ભીંજવવું. **ઓરવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઓરવાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓરવાવવું**, **ઓરવાવું** જુઓ 'ઓરવવું'માં.

**ઓરવું** સ. ક્રિ. ઘંટીના ગાળામાં દળવા અનાજ નાખવું. (૨) ચૂલા ઉપરના આંધરણમાં ચોખા કઠોળ વગેરે નાખવા.

(૩) જમીનમાં બી વાવવાં. (૪) (લા.) પેટમાં નાખવું (તુચ્છકારમાં). **ઓરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઓરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [ગોદી, લંગરવાડો

**ઓરવો** પું. વહાણો આગબોટો વગેરે નાંગરવાની જગ્યા,

**ઓરશિ(-સિ)યો** પું. [દે. પ્રા. ओहरिस-] સુખડ ઘસી ચંદન ઉતારવાનો શિલા-પટ્ટ. [-યા જેવું કપાળ (રૂ. પ.) ભાગ્યરેખા વિનાનું કપાળ. -યા જેવું સાફ (રૂ. પ્ર.) આગળ પાછળ કાંઈ વંશ-વિસ્તાર ન હોય તેવું]

**ઓરસ** ન. [સૌ.] સ્વર્ગ

**ઓરસ-ચોરસ** (ઓરસ-ચોરસ) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ચોરસ', દ્વિર્ભાવ] લંબાઈ-પહોળાઈમાં સરખું, સમચોરસ

**ઓરસડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓરસિયો'. ] નાનો ઓરશિયો

**ઓરસંગું** (ઓરસઙ્ગું) ન. ફોસ અને વરત એ બેને જોડનારો લાકડાનો ખીલા જેવો કકડો, ભરડ

**ઓરસિયો** જુઓ 'ઓરશિયો'.

**ઓરંગ** (ઓરઙ્ગ) પું. વેરા

**ઓરંગો** (ઓરઙ્ગો) પું. કુસ્તીનો દાવ. [-ગા ફેંકવા (-ફેંકવા) (રૂ. પ્ર.) ગપ મારવી, તુક્કા લગાવવા]

**ઓરાડવું** જુઓ 'ઓઢાડવું'. (ચરો.)

**ઓરામણી** સ્ત્રી. કન્યાને પરણાવીને વર સાથે વોળાવવાની ક્રિયા [(સંજ્ઞા.) (ખગોળ.)

**ઓરાયન** ન. [ગ્રી., અં.] મૃગશીર્ષ નક્ષત્ર, હરણું, હરણી.

**ઓરાવવું, ઓરાવું** જુઓ 'ઓરવું'માં.

**ઓરાળવું** સ. ક્રિ. અનાજને પાણીમાં નાખી હલાવી કાંકરીથી જુદું પાડી સાફ કરવું. **ઓરાળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઓરાળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓરાળાવવું, ઓરાળાવું** જુઓ 'ઓરાળવું'માં.

**ઓરાંડવું** સ. ક્રિ. (સૂતેલા માણસને) ઓળંગવું. **ઓરાંડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઓરાંડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓરાંડાવવું, ઓરાંડાવું** જુઓ 'ઓરાંડવું'માં.

**ઓરિયો**[1] (ઓરિયો) પું. ઓરતો, અભિલાષ, કોડ (ખાસ કરીને ગર્ભિણીને થતો અભિલાષ)

**ઓરિયો**[2] (ઓરિયો) પું. [જુઓ 'ઓર[6]' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નદીના કાંઠા ઉપરનો નદી સામેના ભાગમાં ખુલ્લો ત્રણ બાજુ દીવાલવાળો કૂવો, ઓર (જેમાં પાણી નદીમાંથી નીક-દ્વારા વાળવામાં આવ્યું હોય છે.)

**ઓરિસ્સા** પું. જેમાં કટક અને જગન્નાથપુરી આવેલાં છે તે ભારતનો એક પૂર્વનો પ્રદેશ, ઉત્કલ, ઊડિયા. (સંજ્ઞા.).

**ઓરી**[1] પું. ઘરના છાપરાની પાંખ. (૨) નાના તળાવ કે નદીનો પાણી આગળનો કાંઠો

**ઓરી**[2] પું. વકીલ. (૨) રક્ષક, રખેવાળ

**ઓરી**[3] સ્ત્રી. ગરમીની ઋતુમાં નાનાં મોટાંને થતો ચામડી ઉપર ઝીણી ચૂમકીનો ખતરનાક ચેપી રોગ, ગોબરું. (સંજ્ઞા.)

**ઓરીઓ-ખરીઓ** પુ. ઝીણીમોટી સેળભેળ કરેલી ચીજ, કૂથો

**ઓરી-માતા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓરી[3]' + સં.] ઓરી રોગની મનાતી માતા (=ઓરીનો રોગ). (સંજ્ઞા.)

**ઓરું**[1] ન. જુઓ 'ઓરી.[3]'

**ઓરું**[2] (ઓ:રું) ક્રિ. વિ. [સં. आरात्-खलु > જૂ. ગુ. 'અરહું'] નજીકમાં આવેલું, ઢૂકડું, પાસેનું

**ઓરું-પોરું** (ઓ:રું-પો:રું) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઓરું' + જૂ. ગુ. 'પરહું.'] અરું-પરું, નજીકમાં, થડમાં, પાસે [અરેરે

**ઓ રે** કે. પ્ર. [જુઓ 'ઓ[2]' + સં.] દુઃખનો ઉદ્ગાર,

**ઓરે-ગોખલે** (ઓ:રે-) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઓરું[2]' + 'ગોખલો' + ગુ. બંનેને 'એ' સા. વિ., પ્ર.] (લા.) જ્યાં ત્યાં, ખૂણે ખાંચરે

**ઓરેરું** (ઓ:રેરું) વિ. [જુઓ 'ઓરું[2]' + ગુ. 'એરું' તુલ. પ્ર.] વધુ નજીક [ક્રિયા કરનાર પુરુષ

**ઓરો** પું. [જુઓ 'ઓરવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઓરવાની

**ઓર્ગન** ન. [અં.] અવયવ, અંગ. (૨) હાર્મોનિયમના પ્રકારનું એક યુરોપીય વાદ્ય [(૩) નિયમબદ્ધતા

**ઓર્ડર** પું. [અં.] આજ્ઞા, હુકમ. (૨) ખરીદીનું કહેણ.

**ઓર્ડર-ચેક** પું. [અં.] જેના નામનો ચેક લખાયો હોય તેની જ સહીથી બેંકમાંથી નાણાં ઉપાડી શકાય તેવો ચેક

**ઓર્ડરલી, ઓર્ડર્લી** વિ. [અં.] સરકારી અધિકારીની સેવામાં રહેલું, અડદલી, ચપરાસી

**ઓર્ડિનન્સ** પું. [અં.] સખત જરૂર જણાતાં લોકસભા કે વિધાનસભાની સંમતિ લેવા પૂર્વેય રાષ્ટ્રપ્રમુખ કે રાજ્યપાલનો ફતવો, વટ-હુકમ (જે છ માસમાં તે તે સભામાં પસાર ન થાય તો રદ જાય.) ['એક્સ્પ્રેસ' નથી તેવું

**ઓર્ડિનરી** વિ. [અં.] સામાન્ય પ્રકારનું, રાબેતા મુજબનું,

**ઓર્ફને(૦ઇ)જ** ન. [અં.] અનાથાશ્રમ, અનાથાલય, અનાથ-ગૃહ

**ઓલ**[1] (-લ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. उल्लुअ, -'રંગેલું'] નાગર જ્ઞાતિમાં વરને માથે બાંધવામાં આવતો રંગીન પટકો

**ઓલ**[2] (-લ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. उल्लिअ ભીનું થયેલું, આર્દ્ર] ઉપસાગર કે અખાતના મોં આગળ તણાઈને આવી જામેલો કાદવ. (૨) તોફાનમાં વહાણમાંથી દરિયામાં નાખેલો કાંઠે નીકળી આવે તે માલ-સામાન (વહાણ.) [રાખવું એ

**ઓલ**[3] (-લ્ય) સ્ત્રી. જામીન તરીકે શત્રુનું માણસ પાસે

**ઓલ-કોબી** સ્ત્રી. [નિરર્થક 'ઓલ' + અં. કોબીજ્] એક જાતનું કંદ-શાક, આલ-કૂલ, નોળકોળ

**ઓલગ** (ઓલગ્ય) જુઓ 'ઓળગ'.

**ઓલટ** પું. છાંયો. (૨) પડદો

**ઓલપાવવું, ઓલપાવાવું** જુઓ 'ઓલપાવું'માં.

**ઓલપાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'લપાવું'] સંતાવું, છુપાવું. **ઓલપાવાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઓલપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓલફોન્ઝો** સ્ત્રી. [પોર્યું.] એ નામના પોર્ચુગીઝ અમલદારે વિદેશમાંથી લાવી વાવેલા આંબાનું એ નામનું ફળ, આફોન્ઝો, હાફુસ કેરી

**ઓલ-માલ** (ઓલ્ય-) પું. [જુઓ 'ઓલ[2]' + 'માલ'.] તોફાનમાં વહાણમાંથી નાખેલો કાંઠે તણાઈ આવેલો માલ-સામાન, (વહાણ.) [ખુશીમાં

**ઓલ-રાઇટ** ક્રિ.વિ., કે.પ્ર. [અં.] બરોબર. (૨) મઝામાં,

**ઓલવડો** પું. સાડલાનો પાલવ

**ઓલવણ** ન. રેતીના વિશાળ રણમાં કોઈ વખત માલૂમ પડી આવતી પાણીવાળી જગ્યા, રણદ્વીપ, 'ઓએસિસ'

**ઓલવવું** (ઓ:લવવું) જુઓ 'ઓલાવું'માં. [દે. પ્રા.

ओल्हव प्रे., मळे छे.]
**ઓલવાણ** (ઑ:લવાણ) ન. [જુઓ 'ઓલવવું' + ગુ. 'આણ' કૃ. પ્ર.] બુઝાઈ જવાની સ્થિતિ
**ઓલવાવું** (ઑ:લવાવું) અ. ક્રિ. [દે. પ્રા. उल्हा ઉપરથી 'ઓલાવું' એનું બીજું રૂપ] જુઓ 'ઓલાવું'.
**ઓલવો** પું. [જૂ. ગુ.] આશ્રય-સ્થાન. (૨) સંતાવાનું ઠેકાણું
**ઓલંભો** (ઑલમ્ભો) પું. [સં. उपालम्भक- > પ્રા. उवालंभअ-] ઠપકો
**ઓલા** પું., બ. વ. [દે. પ્રા. उल्ल–આર્દ્ર, ભીનું] આળું ચામડું, કાચું ચામડું, તાજી ખાલ
**ઓલાદ** પું. અશક્તિ, નબળાઈ
**ઓલાણ**[૧] (ઑ:લાણ) ન. [જુઓ 'ઓલાવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] અગ્નિનું સળગતું બંધ રહી જવું એ. (૨) (લા.) કામનું અટકી પડવું એ [કાળબંધ માર્ગ, પૈડું
**ઓલાણ**[૨] ન. કોસ ખેંચતા બળદોને ઊતરવાને બનાવેલો
**ઓલાણું** (ઑ:લાણું) જુઓ 'ઓલાણ[૧]'.
**ઓલાણું** જુઓ 'ઓલાણ[૨]' [સંતતિ. (૨) વંશ, કુળ
**ઓલાદ** (ઑલાદ) સ્ત્રી. [અર. અવ્‌લાદ્] બાળબચ્ચાં,
**ઓલામણ** વિ. રખડુ, રઝળુ. (૨) (-ણ્ય) સ્ત્રી. રઝળુ સ્ત્રી
**ઓલાયો** જુઓ 'ઓળાયો'.
**ઓલારવું** અ. ક્રિ. મરણ પાછળ રોવું-કકડવું, રડવું-કૂટવું
**ઓલાવું** (ઑ:લાવું) અ. ક્રિ. [દે. પ્રા. उल्हा] બુઝાઈ જવું. (૨) (લા.) રખડવું, રઝળવું. **ઓલાવાવું** (ઑ:લાવાવું) ભાવે., ક્રિ. **ઓલવવું** (ઑ:લવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઓલાસ, -સો** પું. છાયાવાળી જગ્યા
**ઓલાં** ન., બ. વ. [દે. પ્રા. उल्लअ, ભીનું] કરા
**ઓલાંડવું** જુઓ 'ઓરાંડવું'. **ઓલાંડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઓલાંડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઓલાડાંવવું, ઓલાંડાવું** જુઓ, 'ઓલાંડવું'માં.
**ઓલિય(-યે)ણ** (ઑલિય(-યે)ણ્ય) વિ., સ્ત્રી [જુઓ 'ઓલિ + ગુ. 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ઓલિયા સ્વભાવની સ્ત્રી
**ઓલિયું** (ઑલિયું) વિ. [અર. 'અવ્‌લિયાઅ્' –મિત્ર, મદદગાર, પ્રિય, (લા.)] સાદું, ભોળું, નિખાલસ
**ઓલિયું-દોલિયું** (ઑલિયું-દોલિયું) વિ. [જુઓ 'ઓલિયું'–દ્વિર્ભાવ.] ભોળું, નિષ્કપટી
**ઓલિયો** (ઑલિયો) પું. [જુઓ 'ઓલિયું'.] ખુદાનો ભક્ત, ભગવાનના વિચારમાં મસ્ત. (૨) ભોળો–નિખાલસ–નિષ્કપટી માણસ
**ઓલિવ** ન. [અં.] એ નામનું એક વિદેશી પ્રકારનું ફળઝાડ (એનું તેલ શરીરે લગાડવા વપરાય છે.)
**ઓલી** વિ., સ્ત્રી. [(સૌ.) જુઓ 'ઓલું' + ગુ, 'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય] પેલી સ્ત્રી
**ઓલી-કોર** (-ર્ય) ક્રિ. વિ. [(સૌ.) + જૂ. ગુ. 'ઇ' સા. વિ., પ્ર. + જુઓ 'કોર'.], **ઓલી-પા** ક્રિ. વિ. [(સૌ.) જુઓ 'પા'.], **ઓલી-મેર** (-ર્ય) ક્રિ. વિ. [સૌ. + જુઓ 'મેર'.] પેલી બાજુ, સામેની તરફ
**ઓલીંભો** પું. [દે. પ્રા. ओलिंभा સ્ત્રી., ગૂમડું] ગૂમડાની આસપાસનો સોજો, ગૂમડાનો તાડ
**ઓલું(-લ્યું)** સર્વ., વિ. [દે. પ્રા. ओल्ल-પતિ, ધણી, સ્વામી] પેલું, સામેનું. (૨) (લા.) આજ-કાલ-પરમ દિવસ પછીનું. [-લે(-લ્યે) દિવસે (રૂ. પ્ર.) આજથી ચોથે દિવસે]
**ઓલું-દોલું** (ઑલું-દૉલું) જુઓ 'ઓલિયું-દોલિયું'.
**ઓલું(-લ્યું)-પેલું** વિ. [જુઓ 'ઓલું (-લ્યું)' + 'પેલું'; પર્યાયોનો દ્વિર્ભાવ] સામેનું ને પેલું, જે તે. (૨) પરચૂરણ
**ઓલેદીન** (ઑલે-) વિ. [જુઓ 'ઓલિયું' દ્વારા.] (લા.) હોલદોલ, ગાંડા જેવું
**ઓલો** (ઑલો) પું. [દે. પ્રા. उल्ली સ્ત્રી., જુઓ 'ઊલ'-] ચૂલાની સાથેનો પાછળના ભાગનો જુદો ખચકો. [-લામાંથી ચૂલામાં (રૂ. પ્ર.) ઊલમાંથી ચૂલમાં, ચાલુ દુઃખી સ્થિતિમાં બીજા દુઃખની આવી પડેલી સ્થિતિ]
**ઓલો-ચૂલો** (ઑલો-) પું. [જુઓ 'ઓલો' + 'ચૂલો'.] મથાળે આગળ અને પાછળ બે ખાંચા હોય તેવો બેવડિયો ચૂલો (પાછળનો ગોળ, આગળનો ખુલ્લા મોંએ ખુલ્લો)
**ઓલ્યું** જુઓ 'ઓલું'.
**ઓલ્યું-પેલું** જુઓ 'ઓલું-પેલું'. [ઉછવણી
**ઓવણી** સ્ત્રી. ન્યોછાવર કરી પૈસા ઉડાડવાની ક્રિયા,
**ઓવર** પું. [અં.] ક્રિકેટની રમતમાં બૉલરે એકસાથે બૉલ નાખવાનો સમય (છ વાર બૉલ નાખવાનો ગાળો). (૨) સમાપ્તિ. (૩) વધારે, ઉપરાંત
**ઓવર-ઓલ** ન. [અં.] કારીગરો ઢીલા પ્રકારનું જે પહેરે છે તે વસ્ત્ર, કારીગર-વસ્ત્ર
**ઓવર-કોટ** પું. [અં.] બધાં કપડાં ઉપર પહેરાઈ જાય તેવો લાંબો ડગલો (ખાસ કરી ઠંડીમાં ઉપયોગમાં લેવાતો લાંબો ગરમ ડગલો)
**ઓવર-ટાઇમ** પું. [અં.] ચાલુ નોકરીના સમય ઉપરાંતનો કામ કરવાનો સમય. (૨) (લા.) એવા સમય માટેનું મહેનતાણું
**ઓવર-ડ્રાફ્ટ** પું. [અં.] બૅંક કે શરાફની પેઢીમાં જમા કરાવેલાં નાણાંનો ઉપાડ કરી લીધા પછી પોતાના ચાલુ ખાતામાં કેવળ ખાતે લખાવી ઉપાડવાની પ્રક્રિયા
**ઓવરણ** જુઓ 'ઓરવણ'.
**ઓવર-બાઉન્ડરી** સ્ત્રી. [અં.] ક્રિકેટની રમતમાં બૉલને ફટકો મારી મેદાનની નક્કી કરેલી હદની બહાર અધ્ધરે અધ્ધર મોકલવાની ક્રિયા
**ઓવર-બ્રિજ** પું. [અં.] નીચેથી જતા રસ્તાના ઉપર ભાગે પસાર થતા રસ્તા માટેનો કાટખૂણે કે એવી રીતે યા સીધો ઉપર બાંધવામાં આવેલો પુલ (ચડાણ-ઉતરાણ ઢોળાવવાળાં હોય તો વાહનો જઈ શકે, પગથિયાંથી ચડવા ઊતરવાનું હોય તો માત્ર માણસો ઉપયોગ કરી શકે.)
**ઓવરસિયર** પું. [અં.] કોઈ પણ પ્રકારના ઇજનેરી કામમાં દેખરેખ રાખનારો જરા ઊતરતી કક્ષાનો ઇજનેરી અમલદાર, 'ઓવર્સિયર'
**ઓવર-હૉલ, -લિંગ,** (-લિઙ્ગ) ક્રિ. વિ. [અં.] મરામતની દૃષ્ટિએ સંપૂર્ણ રીતે. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) ઉખેડીને કે ભાગો અલગ કરીને નવેસરથી ફિટ કરવા, નવસંધાન કરવું, જીર્ણોદ્ધાર કરવો, કાયાપલટ કરવી]

**ઓવરાવવું** જુઓ 'ઓવારવું[1]'માં. (૨) જુઓ 'ઓવરાળવું'.
**ઓવરાવું** જુઓ 'ઓવારવું[2]'માં.
**ઓવરાળવું** સ. ક્રિ. અનાજને પાણીમાં નાખી એમાંથી કાંકરી કાઢી નાખવા ચોખ્ખું કરવું
**ઓવરી** સ્ત્રી. [અં.] ગર્ભાશય
**ઓવર્સિયર** જુઓ 'ઓવરસિયર'.
**ઓવેલ** વિ. [અં.] ઈંડાના આકારનું [કચરો, ઓવાળ
**ઓવાણ** પું. નદીમાં રેલ આવવાથી કાંઠે નીકળી આવતો
**ઓવાર** પું. ચણતરમાં વાળવામાં આવતો વાંક. [૦ **લેવા** (રૂ. પ્ર.) ચણતાં ચણતાં જ્યાંથી ચણતરને વાળવાનું આવે ત્યાં ચણતરને વળાંક આપવો]
**ઓવારણું** ન. [જુઓ 'ઓવારવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] ઓવારવાની ક્રિયા, દૂખણું. [-**ણાં લેવાં** (રૂ. પ્ર.) દૂખણાં લેવાં, પ્રિયજનને કાંઈ અનિષ્ટ ન થાય એ સદ્ભાવે સ્ત્રીઓએ બે હાથેથી સામાને માથે અડાડી પછી પોતાને માથે અડાડી મૂઠીના ટાચકા લેવા] [ખાતલ થયેલું
**ઓવાર-નવાર** વિ. લાગભાગ વગરનું, વારસા-હક્કમાંથી
**ઓવારવું[1]** (ઓ-) સ.ક્રિ. [સં.अप-वारय > પ્રા. ओवार -ઢાંકી દેવું] કુરબાન કરવું, વારી નાખવું, ન્યોછાવર કરવું. (૨) ઓવારણાં-દૂખણાં લેવાં. (૩) દુઃખ ઓછું કરવા સળગતી વાટવાળું વાસણ માથે લઈ ગોળ ફરવું. **ઓવારાવું** (ઓ-) કર્મણિ., ક્રિ. **ઓવારાવવું** (ઓ-) પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઓવારવું[2]** (ઓ-) સ. ક્રિ. [સં. अव-तारय > પ્રા. ओआर-] ત્રાક ઉપરના સૂતરને ફાળકા ઉપર ઉતારવું, વીંટાળવું. **ઓવારાવું** (ઓ-) કર્મણિ., ક્રિ. **ઓવારાવવું** (ઓ-) પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઓવારાવવું, ઓવારાવું** (ઓ-) જુઓ 'ઓવારવું[2]'માં.
**ઓવારો[1]** પું. [સં. अवार] નદીનો આરો, નાહવા ધોવાનો સાદો કે બાંધેલો ઘાટ. (૨) બંદરનો ધક્કો
**ઓવારો[2]** પું. ઉછાળો. (૨) ઉપાય, ઇલાજ
**ઓવાળ** પું. [દે. પ્રા. ओआल-, નાનો પ્રવાહ] નદીના કે સમુદ્રના કાંઠા ઉપર તણાઈ આવી એકઠો થયેલો કચરો, ઓવાણ. (૨) ઉભરાણથી થતો કે ફૂલતો કચરો. (૩) ચૂલામાં મૂકેલું બળતણ. (૪) ઢોરના મોઢામાંથી નીકળતું ફીણ
**ઓવાળવું** (ઓ઼વાળવું) સ. ક્રિ. [સં. अप-वालय- > પ્રા. ओआल-] ઓવારવું. (૨) દુઃખ-સંકટ દૂર કરવા થાળીમાં સળગતી દિવેટો અને પૈસો મૂકી સામા માણસના માથા ઉપરથી ઉતારવું. (૩) આરતી ઉતારવી
**ઓવી** સ્ત્રી., પું. [મરા.] મહારાષ્ટ્રના સંતો અને કવિઓએ પ્રયોજેલો એક અક્ષરમેળ છંદ. (પિં.)
**ઓવે** (ઓ઼વે) કે. પ્ર. [રવા.; મધ્ય-ગુજરાતમાં 'હાજી'ને સ્થાને 'હોવે' પ્રયોજાય છે તે મહાપ્રાણિત સ્વરોચ્ચારણ-વાળું] હોવે, હાજી [ઓશલો
**ઓશ,-સ** (-સ્ય, -સ્ય) સ્ત્રી. છાતી કૂટવાની ક્રિયા,
**ઓશકાવું** અ. ક્રિ. અચકાવું, ખંચાવું
**ઓશ(-સ)રી** (ઓ઼સરી) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. ओसरिआ] આગળ દીવાલ વિનાની મકાનની આગળની ઢાંકેલી ઓટલા પ્રકારની પડસાળ

**ઓશ(-સ)લો[1]** પું. છાતી કૂટવાની ક્રિયા, ઓશ. [૦ **કૂટવો** (રૂ. પ્ર.) ભૂંડું દેખવું, મૂઓ જાણી રોવું]
**ઓશ(-સ)લો[2]** પું. ઉંદર કરડવાથી ચડેલા ઝેરને ઉતારવાના ગુણવાળી છાલવાળું એક ઝાડ
**ઓશ(-સ)લો[3]** પું. રાંધવાની ક્રિયા, રસોઈ
**ઓશંક(-કા)** (ઓ઼શઙ્ક,-ઙ્કા) સ્ત્રી. [સં. अप-शङ्का] આશંકા, મનનો ગભરાટ, ક્ષોભ, (૨) શરમાળપણું, શરમ-સંકોચ
**ઓશંક(-કા)વું** (ઓ઼શઙ્ક(-ઙ્કા)વું), અ. ક્રિ. [સં. अप-शङ्क-] આશંકા કરવી. (૨) સંકોચાવું, શરમાવું, ખંચાવું
**ઓશિત** (ઓ઼શિત) વિ. [સં. अव-सित્ત દ્વારા] નાશ પામી ગયેલું, નષ્ટ થઈ ગયેલું
**ઓશિયાળ** (ઓ઼શિયાળ) વિ. [જુઓ 'ઓશિયાળું'.] વશ રહીને વર્તનારું, ઓશિયાળું, અધીન, પરવશ. (૨) (-ળ્ય) સ્ત્રી. વશિતા, અધીનતા, ગરજ
**ઓશિયાળું** (ઓ઼શિયાળું) વિ. [સં. अव-सित્ત- > પ્રા. ओसिय- જિતાયેલું, પરાભવ પામેલું] વશ રહીને વર્તનારું, અધીન, પરવશ. (૨) ગરજ હોય તેવું, ગરજુ, પારકાની આશા રાખનારું, બીજા ઉપર ભરોસો રાખીને જીવનારું. (૩) (લા.) શરમિંદું, ભોંઠું. (૪) ન. ઓશિયાળા હોવાની સ્થિતિ, વશિતા, પરાધીનતા. (૫) ગરજ. (૬) પાડ, ઉપકાર
**ઓશિં(-સિં)ક(-ગ)ળ, ઓશિં(-સિં)ગણ** વિ. આભારી, અહેસાનમંદ, ઉપકૃત
**ઓશિં(-શીં, -સિં, -સીં)જાળું** ન. જીવજંતુ ભરાઈ રહે તેવી અવડ જગ્યા. (૨) જ્યાં હાથ નાખતાં પહેલાં વિચાર કરવો પડે તેવું ભય ઉપજાવનારું સ્થાન. (૩) કચરો, જાળું
**ઓશી(-સી)ક-કું, -લું** [જુઓ 'ઓશીકું'+ગુ. 'ડ'-'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.], **ઓશી(-સી)કું(-સું)** ન. [સં. उच्छीर्षक- > પ્રા. उच्छिहसअ-] સૂતી વખતે માથું ઊંચું રહે એ માટેનો સાંકડો લંબચોરસ તકિયો. (૨) ઘંટીની પાટલી નીચે મૂકવામાં આવતો લાકડાનો ટુકડો. (૩) જે ઉપર કરેડા ઊભા કરવામાં આવે છે તે રેંટિયાનો ભાગ, મોઢી બેસણી. (૪) વાવ અને થાળા વચ્ચે પાણી અટકાવનારો પથ્થર. (૫) વહાણમાં પાછલા મોરા ઉપર પડતો ભાગ શરૂ થાય ત્યાં રાખવામાં આવતાં જરા બહાર પડતાં પાટિયાંઓમાંનું દરેક ઠેઠું. (વહાણ.)
**ઓશી(-સી)સડું** જુઓ 'ઓશીકું'. (પદ્યમાં).
**ઓશી(-સી)સું** જુઓ 'ઓશીકું'.
**ઓશીંજાળું** જુઓ 'ઓશિંજાળું'.
**ઓષણ** પું. [સં., તીવ્ર વાયુ] 'ઓઝોન' વાયુ (પ. વિ.)
**ઓષધિ(-ધી)** સ્ત્રી. [સં.] સર્વસામાન્ય વનસ્પતિ. (૨) ઔષધ તરીકે જેનો કે જેમાંથી ઉપયોગ થઈ શકે તેવી વનસ્પતિ
**ઓષધિગુણ-કોશ(-ષ)** પું. [સં.] વનસ્પતિનાં ગુણ-લક્ષણો અને એના ઉપચારોનો ખ્યાલ આપતો શબ્દકોશ, 'મેટીરિયા મેડિકા'
**ઓષધિગુણ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] વનસ્પતિનાં ગુણલક્ષણો અને એના ઉપચારોની ચર્ચા-વિચારણાનું શાસ્ત્ર, 'મેટીરિયા મેડિકા'
**ઓષધિ-નાથ, ઓષધિ-પતિ** પું. [સં.] ચંદ્ર

**ઓષધી** જુઓ 'ઓષધિ'.
**ઓષધીશ** પું. [+ સં. ईश] ચંદ્ર [(૨) ઉન્માદ
**ઓષ્ટો(-સ્ટો)** પું. [સં. आविष्ट- વિ.] ભૂત પ્રેતનો વળગાડ.
**ઓષ્ઠ** પું. [સં.] હોઠ
**ઓષ્ઠસ્થાની** વિ. [સં., પું.] **-નીય** વિ. [સં.] જે સ્વર—વ્યં-જનોનો હોઠની મદદથી ઉચ્ચાર થાય છે તેવો તે તે (સ્વર-વ્યંજન). (વ્યા.)
**ઓષ્ઠાકાર** પું. [+ સં. आ-कार], **ઓષ્ઠાકૃતિ** સ્ત્રી. [+ સં. आ-कृति] હોઠનો ઘાટ. (૨) વિ. હોઠના આકારનું
**ઓષ્ઠી-ગોષ્ઠી** સ્ત્રી. [સં. गोष्ठी નો ગુ. દ્વિર્ભાવ] (લા.) લગ્ન સમયે છાબનાં લૂગડાં લઈ જવાનો સમય કે એ ક્રિયા
**ઓષ્ઠ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'ઓષ્ઠસ્થાની'.
**ઓસ**[૧] (ઓસ) સ્ત્રી., પું. [સં. अवश्या સ્ત્રી. > પ્રા. ओस्सा, સં. अवश्याय પું. > પ્રા. ओस्साअ] સવારમાં આકાશમાંથી પડતી ઝાકળ. (૨) (લા.) મૃગજળ. [**૦નું મોતી** (રૂ. પ્ર.) ક્ષણિક સ્વભાવનું. **૦ પડવી, ૦ વરસવી, ૦ પડવો, ૦ વરસવો** (રૂ. પ્ર.) ઝાકળ પડવી. (૨) ઢીલા થવું. (૩) કિંમત ઓછી થવી]
**ઓસ**[૨] (-સ્ય) જુઓ 'ઓશ'.
**ઓસકાવું** અ. ક્રિ. અચકાવું, ખંચાવું, ખચકાવું
**ઓસડ** ન. [સં. औषध > પ્રા. ओसढ, પ્રા. તત્સમ] વનસ્પતિ-જન્ય ઔષધ, વનસ્પતિ-જન્ય દવા. (૨) સર્વસામાન્ય દવા. (૩) ઇલાજ, ઉપાય, ઉપચાર. [**૦ કરવું** (રૂ. પ્ર.) મારી નાખવું, કાસળ કાઢવું. (૨) ખોડ ભુલાવવી. **૦ વાટવું** (રૂ. પ્ર.) ચાડી કરવી. (૨) ભૂંડું બોલવું. (૩) શિક્ષા કરવી. (૪) સુધારવું] [દવા વગેરે ઉપચાર
**ઓસડ-વેસડ** ન. [જુઓ 'ઓસડ,—દ્વિર્ભાવ] ઔષધોપચાર,
**ઓસડિયું** ન. [+ ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઓસડ તરીકે વપરાતી ચીજ, સર્વસામાન્ય ઓસડ
**ઓસણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓસાવવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ઓસાવવાની ક્રિયા. (૨) રંગનો ઉકાળો, ઉસવણું
**ઓસ-નીર** ન. [જુઓ 'ઓસ[૧]'+સં.] ઝાકળનું પાણી
**ઓસ-બિંદુ** (બિન્દુ) ન. [જુઓ 'ઓસ[૧]' + સં., પું.] ઝાકળના પાણીનું ટીપું
**ઓસર**[૧] (ઑસર) પું. [સં. अवं-सर, હિં.] અવસર, પ્રસંગ
**ઓસર**[૨] (ઑસરચ) સ્ત્રી. [સં. उप-सृत- > પ્રા. ओसरिअ-નજીક આવેલું] ગર્ભ ધારણ કરવા યોગ્ય થયેલી છતાં હજી ગાભણી ન થઈ હોય તેવી ભેંસ
**ઓસરવું** (ઑસરવું) અ. ક્રિ. [સં. अप-सृ-सर्- પ્રા. ओसर-ખસી જવું] ઓછું થવું, ઘટી જવું. (૨) (લા.) દૂબળું થઈ જવું, લોહી ઊતરી જવું, સુકાઈ જવું. (૩) શરમાવું. **ઓસરાવવું** (ઑસરાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઓસરિયા** (ઑસરિયા) વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓસર[૨]' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઓસર ભેંસ
**ઓસરિયાળું** વિ. [જુઓ 'ઓસરી' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] ઓસરીવાળું (મકાન)
**ઓસરી** જુઓ 'ઓશરી'.
**ઓસરો** (ઑસરો) પું. દરરોજ આવતો તાવ

**ઓસલાવવું** જુઓ 'ઓસલાવું'માં. (૨) ઉથરેટવું, પાછું નાખી દેવું, મારવું
**ઓસલાવાવું** જુઓ 'ઓસલાવું'માં.
**ઓસલાવું** અ.ક્રિ. ગાડામાંથી બળદનું નીકળી જવું. **ઓસલા-વાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઓસલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઓસલો**[૧-૨-૩] જુઓ 'ઓશલો.[૧-૨-૩]'
**ઓસવવું** જુઓ 'ઓસાવવું'.
**ઓસવાળ** વિ. [મારવાડના 'ઓસિયા' ગામમાંથી નીકળેલા હોવાથી + સં. ० पाल > પ્રા. ० वाल] મારવાડમાંથી ગુજરાતમાં આવેલી જૈન વણિક કોમનું. (સંજ્ઞા.)
**ઓસવાવું** અ. ક્રિ. [દે. પ્રા. ओसविअ- પું. ખેદ] ખેદ પામવું, દુઃખી થવું, માનસિક પરિતાપ ભોગવવો. (૨) (લા.) શોષાઇને ઓછું થવું
**ઓસવું**[૧] અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઓસ', -ના. ધા.] ટપકવું, ઝરવું, નીંગળવું. (૨) વરાળનું પાણી થવું [કણસલાં ખોસવાં
**ઓસવું**[૨] અ. ક્રિ. અંગીઠીમાં આગની અંદર જુવારનાં
**ઓસંકાવું** (ઑસઙ્કાવું) જુઓ 'ઓશંકાવું'. [ખોળો
**ઓસંગ**[૧] (-સઙ્ગ) પું. [સં. उत्सङ्ग- > પ્રા. उच्छंग] ઉછંગ,
**ઓસંગ**[૨] (-સઙ્ગ) પું. સંશય, ખટકો, આશંકા
**ઓસંગાવું** (ઑસઙ્ગાવું) અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઓસંગો', -ના. ધા.] શરમાવું, સંકોચાવું, ખંચાવું. (૨) આભાર નીચે આવવું
**ઓસંગો** (ઑસઙ્ગો) પું. શરમ, સંકોચ
**ઓસાક** (-ક્ય) સ્ત્રી. છેતરપીંડી
**ઓસાણ**[૧] (ઑસાણ) ન. [સં. अवस्तान > પ્રા. ओसाण સમીપતા, નિકટતા] (લા.) સ્મરણ, યાદ. [**૦ આવવું, -ણે ચડ(-ઢ)વું** (રૂ. પ્ર.) યાદ આવવું, ખ્યાલમાં આવવું, સ્મરણમાં આવવું]
**ઓસાણ**[૨] (ઑ-) જુઓ 'ઓસામણ'.
**ઓસાણ-ચૂક** (ઑસાણ-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓસાણ[૧]', + 'ચૂકવું.'] યાદ ન આવવાપણું
**ઓસાણ-ભંગ** (ઑસાણ-ભઙ્ગ) પું. [જુઓ 'ઓસાણ[૧]' + સં.] ઉલ્લાસનો અભાવ, નાસીપાસી
**ઓસાફ** (ઑસાફ) પું. [અર. અવ્સાફ્] લક્ષણ, ઢંગ. (૨) ટેવ, આદત
**ઓસામણ** (ઑ-) ન. [જુઓ 'ઓસાવવું' -સં. अव-स्रावण > પ્રા. अवस्सावण, व > म] ભાત વગેરેમાંથી વધારાનું તારવી કાઢેલું પાણી. (૨) રંધાયેલા કઠોળમાંથી તારવી લઈ કાઢેલા પાણીનું વઘાર વગેરે આપી કરેલું પાતળી કઢી જેવું પીણું
**ઓસાર**[૧] (ઑસાર) પું. [સં. अप-सार > પ્રા. ओसार] ખસી જવાની ક્રિયા. (૨) ઓછું થવું એ. (૩) શરીરે દૂબળા થવાપણું, માંદગીનો લતાડ. [**૦ દેવો** (રૂ. પ્ર.) પાછા હઠી જવું]
**ઓસાર**[૨] (ઑસાર) પું. [સં. अव-सार > પ્રા. ओसार બખીર] ઓથ, આશરો. (૨) ભીંતની જાડાઈ
**ઓસારો** (ઑસાર) પું. [સં. अप-सारक- > પ્રા. ओसारअ-] શરમથી પાછા હઠવું એ, સંકોચાવું એ
**ઓસાવવું** (ઑસાવવું) સ. ક્રિ. [સં. अप-स्रावय- > પ્રા. अवस्सावअ-] ચોખા વગેરે બફાઈ જતાં વધારાનું પાણી

તારવી લેવું

**ઓસાંક** (ઑસાઙ્ક) પું. [જુઓ 'ઓસ[1]' + સં. अङ्क] જે ઉષ્મતાએ ઝાકળ પડવાનો આરંભ થાય તે અંશનો અંક, 'ડ્યૂ-પૉઇન્ટ' (પ. વિ.)

**ઓસાં-કોસાં** ન., બ. વ. આડી તકરાર લેવાનાં વચન

**ઓસાંગળો** જુઓ 'અસાંગળો'.

**ઓસિયાળ,-ળું** (ઓ-) જુઓ 'ઓશિયાળ, -ળું'.

**ઓસિંક(-ગ)ળ, ઓસિંગણ** જુઓ 'ઓશિંકળ'.

**ઓસિં(-સી,-સીં)જણું** જુઓ ઓશિંજણું'.

**ઓસીકડું,-લું** જુઓ 'ઓશીક-ડું,-લું'.

**ઓસીકું** જુઓ 'ઓશીકું'.

**ઓસીજણું** જુઓ 'ઓશિંજણું'.

**ઓસીસડું** જુઓ 'ઓશીસડું'.

**ઓસીસું** જુએ 'ઓશીકું'.

**ઓસીંજણું** જુઓ ઓશિંજણું'.

**ઓસ્ટો** જુઓ 'ઓષ્ટો'.

**ઑસ્ટ્રિચ** ન. [અં.] શાહમૃગ નામનું પક્ષી [લગતું

**ઑસ્ટ્રિયન** વિ. [અં.] યુરોપમાં આવેલા ઑસ્ટ્રિયા દેશને

**ઑસ્ટ્રિયા** ન. [અં.] યુરોપમાં એ નામનો આવેલો એક દેશ. (સંજ્ઞા.) [દેશને લગતું

**ઑસ્ટ્રેલિયન** વિ. [અં.] પ્રશાંત મહાસાગરના ઑસ્ટ્રેલિયા

**ઑસ્ટ્રેલિયા** પું. [અં.] એ નામનો પ્રશાંત મહાસાગરમાં વિષુવવૃત્તથી દક્ષિણે આવેલો ખંડ. (સંજ્ઞા.)

**ઑસ્ટ્રેલેશિયા** પું. [અં.] ઑસ્ટ્રેલિયાનો અને પ્રશાંત મહાસાગરના એની આસપાસના ટાપુઓના સમૂહનો પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.)

**ઓસ્તવાર** જુઓ 'ઉસ્તવાર'.

**ઑસ્મિયમ** સ્ત્રી. [અં.] નૌકાશાસ્ત્રીઓને હોકાયંત્ર બનાવવામાં ઉપયોગી એક ભારે ધાતુ. (પ. વિ.)

**ઓહ** કે. પ્ર. [રવા.] દુઃખ કે પીડા બતાવનારો ઉદ્ગાર, નિસાસો સૂચવતો ઉદ્ગાર

**ઓહટવું** સં. ક્રિ. વીસરવું

**ઓહટો** પું. એક જાતનો રોગ, ઉન્માદ

**ઓહલાવવું** અ. ક્રિ. નકામી મહેનત કરવી. (૨) નીકળી જવું. (૩) કરતા રહેવું. (૪) સ. ક્રિ. ઊપણવું

**ઓહલિયાત** પું. [જુઓ 'ઓહલો' દ્વારા.] લણણી પછી ડૂંડાં વીણી ભેગાં કરનાર માણસ. (૨) (લા.) વિ., પું મફતિયો

**ઓહલો** પું. [દે. પ્રા. ओहली સ્ત્રી., સમૂહ] લણણી પછી ડૂંડાં વીણવાની ક્રિયા

**ઓહંગ-સોહંગ** (ઑહઙ્ગ-સોહઙ્ગ) પું. [સં. सोऽहम् નો દ્વિર્ભાવ] सोऽहं सोऽहं નો જપ, અજપા-જપ

**ઓહારો** (ઓ-) પું. [સં. अव-हारक- > પ્રા. ओहारअ- ભેળું કરવાની ક્રિયા] નળિયાં ચાકડા ઉપરથી ઉતારી નજીકમાં એનો કરવામાં આવેલો ઢગલો

**ઓહાળવું** સં. ક્રિ. મોટા કોળિયા લઇને ઝટપટ ખાવું, કોહારવું, લોહાળવું (તુચ્છકારમાં)

**ઓહિયાં** કે.પ્ર. [રવા.] ઓડકાર આવતાં થતો કે કરાતો તૃપ્તિનો ખ્યાલ આપતો ઉદ્ગાર. [૦ **કરવું** (રૂ. પ્ર.) સામા માણસનું લઈ પોતાનું કરી લેવું]

**ઓહિયો** પું. એક જાતનું દાતરડું

**ઓ હે** કે.પ્ર. [રવા.] ઢોરને આડું અવળું જતું રોકવા ગોવાળથી કરાતો અવાજ

**ઓહો** કે.પ્ર. [રવા.] આશ્ચર્ય સૂચવનાર ઉદ્ગાર. (૨) (લા.) વિ. ઘણું સારું. (૩) અદ્ભુત. [૦ **માં કાઢવું** (રૂ.પ્ર.) અવગણના કે ઉપેક્ષા કરવી]

**ઓહોર** પું. ઢોરને પૂરવાનો સરકારી કે નગરપાલિકાનો ડબો

**ઓહોહો, ૦હો** કે.પ્ર. [રવા.] ઘણું આશ્ચર્ય કે આનંદ બતાવનારો ઉદ્ગાર

**ઓળ[1]** (ઑળ્ય) સ્ત્રી. [સં. आवलि > પ્રા. ओली] પંક્તિ, (૨) શ્રેણી, વર્ગ. (૩) શેરી, ગલી. (૪) વાવેતરની હાર

**ઓળ[2]** (ઑળ્ય) સ્ત્રી, [દે. પ્રા. उल्ली] જળ ઉપરની છારી, ઊલ. (૨) નદી કે સમુદ્રના કાંઠા ઉપર એકઠો થયેલો કાદવ, ઓવાળ

**ઓળ-કાંમળી** (ઓળ-), **ઓળ-કોળામણી** (ઓળ-કો-) સ્ત્રી., **-ણું** ન., **-ણો**, **ઓળ-કોળાંબડો, ઓળ-કોળાંબો** (ઓળ-કો-) પું. એ નામની રમત, ઝાડ-પીપળી, આંબલી-પીપળી

**ઓળખ** (ઑળખ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓળખવું'.] ઓળખાણ, પિછાન, પરિચય. (૨) અટક, અવટંક

**ઓળખ-ચિહ્ન** (ઑળખ્ય-) [ન. + સં.] આ અમુક જ વ્યક્તિ છે એની ખાતરી માટે શરીરમાંના કોઈ વિશિષ્ટ તલ મસા વગેરેની એંધાણી. 'ડિસ્ક્રિપ્ટિવ માર્ક,' 'આઇડેન્ટિફિકેશન માર્ક'

**ઓળખ-પરેડ** (ઑળખ્ય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓળખ' + અં. 'પેરેઇડ'] શક ઉપરથી પકડવામાં આવેલાઓમાંથી ખરા આરોપીને પકડી પાડવા માટે કરવામાં આવતો વિધિ, ઓળખ-વિધિ, 'આઇડેન્ટિફિકેશન-પેરેઇડ'

**ઓળખ-પાળખ** (ઑળખ્ય-પાળખ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓળખ', -દ્વિર્ભાવ] ઓળખાણ, પરિચય. (૨) ઓળખીતા તરીકે આપવાની જામીનગીરી-બાંહેધરી

**ઓળખ-વિધિ** (ઑળખ્ય-) પું., સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓળખ' + સં., પું.] જુઓ 'ઓળખ-પરેડ.'

**ઓળખવું** (ઑળખવું) સ. ક્રિ. [સં. अव-लक्ष्- > પ્રા. ओलक्ख-] પિછાનવું, વરતી લેવું, પારખવું. **ઓળખાવું** (ઑળખા-) કર્મણિ., ક્રિ. **ઓળખાવવું** (ઑળખા-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓળખાણ** (ઑળખાણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓળખવું' + ગુ. 'આણ' કૃ. પ્ર.] ઓળખ, પરિચય, પિછાન

**ઓળખાણ-પત્ર** (ઑળખાણ્ય-) પું. [જુઓ 'ઓળખાણ' + સં., ન.] ઉમેદવારને કોઈ ગૃહસ્થ ઓળખે છે એની ખાતરી આપતો પત્ર, પરિચાયિકા, 'લેટર ઑફ ઇન્ટ્રોડક્શન'

**ઓળખાણ-પાળખાણ** (ઑળખાણ્ય-પાળખાણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓળખાણ',-દ્વિર્ભાવ] જુઓ 'ઓળખ-પાળખ'.

**ઓળખાણ-પિછાણ(-ન)** (ઑળખાણ્ય-પિછાણ્ય, -ન્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પિછાણ'.] ઓળખ, પરિચય

**ઓળખાવવું, ઓળખાવું** (ઑળખા-) જુઓ ઓળખવું'માં.

**ઓળખીતું** (ઑળખીતું) વિ. [ 'ઓળખવું' + જૂ. ગુ. 'ઈતું'

કર્મણિ., વર્ત. કૃ. ] જેને ઓળખવામાં આવ્યું હોય છે તેવું, પરિચિત, જાણીતું

**ઓળખીતું-પાળખીતું** (ઓળખીતું-) વિ. [જુઓ 'ઓળખીતું', -દ્વિર્ભાવ ] પરિચિત, જાણીતું

**ઓળગ** (ઓળગ્ય) સ્રી. [ દે. પ્રા. ओलग्गा] સેવા-ચાકરી. (૨) બાધા નિમિત્તે દેવના દર્શને જવું એ. (૩) (લા.) નજરાણું, ભેટ, બોજ. (૪) માનતા

**ઓળગ-પાળગ** (ઓળગ્ય-પાળગ્ય) સ્રી. [ જુઓ 'ઓળગ', -દ્વિર્ભાવ ] માનતાના દિવસ સુધી દરરોજ દેવપૂજન કરવું એ

**ઓળગવું** (ઓળગવું) સ. ક્રિ. [ જુઓ 'ઓળગ', વળી સં. अव-लग्न- > પ્રા. अवलग्ग, ओलग्ग ભૂ. કૃ. નો ના. ધા. પ્રયોગ ] સેવા-ચાકરી કરવી. (૨) કોઈને ઘેર નોકરી માટે ફેરા ખાવા. (૩) દેવમંદિરે આંટાફેરા કરવા

**ઓળગુ, -ગું** વિ. [સં. अव-लग्नक- > પ્રા. अवलग्गअ, ओलग्गअ- ] સેવા-ચાકરી કરનાર ભક્ત

**ઓળગાણી** (ઓળગાણી) સ્રી. [ જુઓ 'ઓળગાણો' + ગુ. 'ઈ' સ્રીપ્રત્યય ] ભંગિયણ (સ્રી)

**ઓળગાણો** (ઓ-)પું. [ જુઓ 'ઓળગ' દ્વારા. ] ભંગી હરિજન

**ઓળ-ઘોળ** (ઓળ-ઘોળ) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઘોળ', -દ્વિર્ભાવ.] ઓવારી જવું, ન્યોછાવર કરવું, ઘોળ્યું કરવું

**ઓળ-ઘોળામણી** (ઓળ-ઘોળામણી) સ્રી. [જુઓ 'ઓળ-ઘોળ' + ગુ. 'આમણી' ત. પ્ર.] ઓળ-ઘોળ કરવાની ક્રિયા, કુરબાની

**ઓળ-ચોળ** ( ઓળ્ય-ચોળ્ય ) સ્રી. [ જુઓ 'ઓળવું' + 'ચોળવું'. ] ઓળવાની અને ચોળવાની ક્રિયા

**ઓળ-છોળ** (ઓળ્ય-છોળ્ય) ક્રિ. વિ. છૂટે હાથે, ઉદારતાથી

**ઓળ-કીટડું** (ઓળ-) એક જાતનું કીટડું

**ઑળ-પટિયું** (ઑળ-) વિ. ઢીંચણ વાળીને અને ઢીંચણ સહિત કેડની ફરતે ખેસ બાંધીને બેઠેલું

**ઓળપો** (ઓળપો) જુઓ 'ઓળીપો'.

**ઓળવણ** (ઓળવણ્ય) સ્રી. વળગણી

**ઓળવવું** (ઓળવવું) સ. ક્રિ. ખોટી રીતે પોતાની માલિકીનું બનાવી લેવું, પચાવી પાડવું. **ઓળવાવું** (ઓળવાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઓળવાવવું** (ઓળવાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓળવાવવું, ઓળવાવું** (ઓળવા-) જુઓ 'ઓળવવું'માં.

**ઓળવું**[1] (ઓળવું) ન. ઓથ, આશરો

**ઓળવું**[2] (ઓ:ળવું) સ.ક્રિ. માથાના વાળ કાંસકી -દાંતિયાથી વ્યવસ્થિત કરવા, હોળવું. **ઓળાવું** (ઓ:ળાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઓળાવવું**[1] (ઓ:ળાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓળવો** (ઓળવો) પું. ઘર, મકાન. (૨) વિશ્રામ-સ્થાન. (૩) સંતાવાની જગ્યા

**ઓળસવું** (ઓળસવું) જુઓ 'ઓળાંસવું'.

**ઓળ-હોળામણો** (ઓ:ળ-હોળામણો) પું. એ નામની એક દેશી રમત, ઓળ-કોળામણો [આંટાફેરા

**ઓળંગ** (ઓળઙ્ગ્ય) સ્રી. માનતા. (૨) નોકરી માટેના

**ઓળંગવું** ( ઓળઙ્ગવું ) સ. ક્રિ. [ સં. उल्लङ्घ- > પ્રા. उल्लंघ-, ओलंघ- ] વટાવી જવું, ઉપર થઈને જવું, ટપવું. (૨) (લા.) ઉલ્લંઘન કરવું, અવગણવું. ન માનવું (આજ્ઞાનું), લોપ કરવો. **ઓળંગાવું** (ઓળઙ્ગાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઓળંગાવવું** (ઓળઙ્ગાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓળંગાવવું, ઓળંગાવું** (ઓળઙ્ગા-) જુઓ, ઓળંગવું'માં.

**ઓળાં(-ળાં)ડવું** (ઓળાં(-ળાં)ડવું) સ. ક્રિ. [ દે. પ્રા. ओलंड-] ઓળંગવું, ઉપર થઈને જવું, ટપવું. **ઓળાંડાવું** (ઓળણ્ડાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઓળાંડાવવું** (ઓળણ્ડાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓળાંડાવવું, ઓળાંડાવું** (ઓળણ્ડા-) જુઓ 'ઓળંડવું'માં.

**ઓળાંપો** (ઓળમ્પો) પું. લીંપવામાં લીંપણ જેટલી ચંદ્રાકાર લાંબી જગ્યા

**ઓળાંબા** (ઓળમ્બા) પું., બ.વ. [સં. उपालम्भक- > પ્રા. ओलंभअ-] ઉપાલંભ, ઠપકો. (૨) મહેણું

**ઓળાંબો**[1] (ઓળમ્બો) પું. [ સં. अव-लम्बक- > પ્રા. ओलंबअ- ] જમીનથી દીવાલ કાટખૂણે હોવાની તપાસ માટેનું કડિયાનું દોરીવાળું લટકણિયું, ઓળંભો, ઓળિંભો

**ઓળાંબો**[2] (ઓળમ્બો) પું. આંબો

**ઓળાંભ** (ઓળમ્ભ્ય) સ્રી. હઠ

**ઓળાંભણ** (ઓળમ્ભણ) ન. વાવાઝોડું

**ઓળાંભવું** (ઓળમ્ભવું) સ. ક્રિ. માપવું. (૨) દૂર થવું, હઠવું. **ઓળાંભાવું** (ઓળમ્ભાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઓળાંભાવવું** (ઓળમ્ભાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓળાંભા** (ઓળમ્ભા) પું., બ. વ. જુઓ 'ઓળંબા'. [ ૦ લેવા (રૂ. પ્ર.) મગરૂરીમાં ચાલવું ]

**ઓળાંભાવવું, ઓળાંભાવું** (ઓળમ્ભા-) જુઓ 'ઓળંભવું'માં.

**ઓળાંભો**[1] (ઓળમ્ભો) જુઓ ઓળંબો[1].'

**ઓળાંભો**[2] (ઓળમ્ભો) પું. [સં. उपालम्भक- > ओलंभअ-] ઉપાલંભ, ઠપકો. (૨) કજિયો

**ઓળાંભો**[3] (ઓળમ્ભો) પું. ગૂમડું થયું હોય ત્યાં રગના મૂળમાં થતી ગાંઠ, વળ. (૨) ઢીમણું

**ઓળાંભો**[4] (ઓળમ્ભો) પું. પડછાયો, ઓળો

**ઓળા** (ઓળા) પું., બ. વ. ચણાના લીલા શેકેલા પોપટા. (૨) મગફળીના લીલા શેકેલા ડોડવા. (૩) રીંગણાંનું ભડથું

**ઓળાઓળ** (ઓળાઓળ્ય) ક્રિ. વિ. [ 'ઓળ' (=હાર)નો દ્વિર્ભાવ ] હારબંધ, હારોહાર

**ઓળાખોળા** (ઓળા-ખોળા) પું., બ. વ. [જુઓ 'ખોળવું'-દ્વિર્ભાવ.] ખોળાખોળી, શોધાશોધ, ગોતાગોત

**ઓળા-ચાંદો** (ઓળા-) પું. છાની વાતની બીક

**ઓળા-છાંટા** (ઓળા-) પું. બ. વ. બચાવ કરવો એ

**ઓળા-છાંદા** (ઓળા-) પું., બ. વ. [ + જુઓ 'છાંદવું'-ઢાંકવું ] દીવાલમાં પડેલાં કાંકાં છાંદવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) ઢાંક-પિછોડા. (૩) પક્ષપાત

**ઓળાણી** (ઓળાણી) સ્રી. [ + જુઓ 'ઓળવું' + ગુ. 'આણી' કૃ. પ્ર.] કાંસકી, કંગની

**ઓળાત** (ઓળાત) વિ. છુપાવી રાખેલું

**ઓળામણ-દીવો** (ઓળામણ-) પું. [સં. अव-लम्बमान- > પ્રા. ओलंबमाण + જુઓ 'દીવો'.] લગ્ન વખતે રાખવામાં આવતો દીવડો, રામણ-દીવડો [વળામણાં

**ઓળામણાં** ( ઓળામણાં ) ન., બ. વ. ઓવારણાં. (૨)

**ઓળામણી-કોળામણી** (ઓળામણી-કોળામણી સ્ત્રી. એ નામની એક રમત, ઝાડ-પીપળી, ઓળ-કોળામણો

**ઓળામણું** (ઓળામણું.) ન. ઓવારણું. (૨) વળામણું. (૩) એક રમત, ઓળ-કોળામણો

**ઓળાયો** (ઓ:ળાયો) પું. આંક પૂર્ણ બતાવવા એના પછી અને નીચે આવરી લેતી વળાંકવાળી રેખા, હેળાયો, અલાયો. (૨) ધારિયું

**ઓળાવવું**[1], **ઓળાવું** (ઓ:ળા-) જુઓ 'ઓળવું[2]'માં.

**ઓળાવવું**[2] (ઓળાવવું) સ. ક્રિ. છાતીમાં લેવું. **ઓળાવાવું** (ઓળા-) કર્મણિ,. ક્રિ. **ઓળાવાવવું** (ઓળા-) પ્રે.,સ. ક્રિ-

**ઓળાવાવવું, ઓળાવાવું** (ઓળાવા-) જુઓ ઓળાવવું[2]'માં.

**ઓળાસણું** (ઓળાસણું) ન. ઓળાસવાની ક્રિયા

**ઓળાસવું** (ઓળાસવું) અ. ક્રિ. ઊગવાની તૈયારી ઉપર આવવું. (૨) સ. ક્રિ. ગરજ કરવી, (૩) સફાઈદાર બનાવવું, સાફ કરવું. **ઓળાસાવું** (ઓળાસાવું) ભાવે., કર્મણિ., ક્રિ. **ઓળાસાવવું** (ઓળાસાવવું) પ્રે. સ. ક્રિ.

**ઓળાસાવવું, ઓળાસાવું** (ઓળાસા-) જુઓ-ઓળાસવું'માં.

**ઓળાંડ** (ઓળાંડ્ય) સ્ત્રી. ઘરમાં લૂગડાં મૂકવા માટેની વાંસની આડી લટકાવેલી વળી, વળગણી, ઓળવણ

**ઓળાંડવું** (ઓળાંડવું) સ. ક્રિ. જુઓ 'ઓળંડવું'. **ઓળાંડાવું** (ઓળાંડાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઓળાંડાવવું** (ઓળાંડાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓળાંડાવવું, ઓળાંડાવું** (ઓળાંડા-) જુઓ 'ઓળાંડવું'માં.

**ઓળાંબો** (ઓળાંબો) જુઓ 'ઓળંબો[1-2]'માં.

**ઓળાંભો** (ઓળાંભો) જુઓ ઓળંભો[1-2-3-4]'માં.

**ઓળાંસ** (ઓળાંસ) પું. ઓળાંસવાનું સાધન, દોરડું લીસું કરવા એના ઉપર ફેરવવાનું સાધન

**ઓળાંસવું**[1] (ઓળાંસવું) સ. ક્રિ. સૂતરની દોરી વણીને એના ઉપર ભીનું કપડું ફેરવવું. (૨) હાથમાં તેલ લઈ જરા ભાર દઈ શરીરે લગાવવું, માલિશ કરવી. (૩) (લા.) કરગરવું. (૪) ખુશામત કરવી. **ઓળાંસાવું**[1] (ઓળાંસાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઓળાંસાવવું**[1] (ઓળાંસાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઓળાંસવું**[2] (ઓળાંસવું) અ. ક્રિ. [આ.] આથમવું. **ઓળાંસાવું**[2] (ઓળાંસાવું) ભાવે., ક્રિ. **ઓળાંસાવવું**[2] (ઓળાંસાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ. ['ઓળાંસવું'માં.

**ઓળાંસાવવું**[1-2] **ઓળાંસાવું**[1-2] (ઓળાંસા-) જુઓ

**ઓળિયા**[1] (ઓળિયા) પું., બ. વ. [જુઓ 'ઓળિયો'] સુરતી પ્રકારની પાપડી કે પાંદડીમાં થતા વાલ (એક કઠોળ)

**ઓળિયા**[2] (ઓળિયા) પું., બ. વ. [જુઓ 'ઓળ.[1]'] સાધારણ રીતે વાવવામાં આવતી બી કે દાણાની ત્રણ હાર. (૨) કાગળના વીંટા, ઓળિયાં

**ઓળિયા**[3] (ઓળિયા) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઓળ[1]'.] લીટી દોરવાની પટ્ટી

**ઓળિયા-પટ્ટી(-ટ્ટી)** (ઓળિયા-) સ્ત્રી. હારો બરાબર બેસાડવા માટે એની આજુબાજુ વીંટેલી કપડાની પટ્ટી

**ઓળિયાં** (ઓળિયાં) ન., બ. વ. [જુઓ 'ઓળિયું'.] માથાના વાળ ઘાટમાં ઊંચા નીચા દેખાય એમ માથામાં પાડેલી આકૃતિઓ

**ઓળિયું**[1] (ઓળિયું) ન. [જુઓ 'ઓળ[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગોળ વીંટાળેલો લાંબો કોરો યા લખેલો કાગળ, ભૂંગળિયું. (૨) ભૂંગળિયા ઘાટનું ટીપણું-પંચાગ. (૩) ખેતરના અમુક ભાગમાં અનાજની કરેવામાં આવતી ઓળ

**ઓળિયું**[2] (ઓળિયું) ન. [જુઓ 'ઓળ'[2] -(શીલ)+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઓળ ઉતારવાનું શીલિયું

**ઓળિયો-ઘોળિયો** (ઓળિયો-ઘોળિયો) પું. એક રમત અડિયો-દડિયો

**ઓળિંભો** (ઓળિંભો) જુઓ ઓળંભો.'

**ઓળી** (ઓળી) સ્ત્રી. [સં. आवलिका > પ્રા. ओलिआ] પંક્તિ, હાર

**ઓળી-ઝોળી** (ઓળી-ઝોળી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝોળી'નો દ્વિર્ભાવ.] નાના બાળકને પહેલી વાર ઘોડિયામાં સુવાડી ઝુલાવવામાં આવે એ (ખાસ કરીને છઠ્ઠીને દિવસે)

**ઓળીપો** (ઓળીપો) પું. [સં. अव-लिप् > પ્રા. ओलिप-દ્વારા] લીંપણની એક ભાત, ઓકળી. (૨) (લા.) દોઢડાહ્યો માણસ

**ઓળીંભો** (ઓળીંભો) જુઓ 'ઓળંભો'.

**ઓળું** (ઓળું) [સં. आर्द्रक > પ્રા. ओल्लअ-] ભીનું

**ઓળે-છોળે** (ઓળે-છોળે) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'છોળ'નો દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'એ' સા. વિ. નો પ્ર.] ઢગલા-ઢોળ, ઢગલા-બંધ, પુષ્કળ, છૂટે હાથે

**ઓળેયો** (ઓ:ળેયો) જુઓ 'ઓળાયો.'

**ઓળો**[1] (ઓળો) પું. પડછાયો, ઓછાયો. (૨) (લા.) આશરો, શરણ. (૩) ઢોંગ. (૪) ભૂત-પિશાચની છાયા. [-ળે ઊતરવું (રૂ. પ્ર.) ખરાબ અસર નીચે આવવું. ૦ તજવો (રૂ. પ્ર.) સોબત છોડી દેવી. ૦ દેખાવો (રૂ. પ્ર.) ભૂતનો છાંયો દેખાવો. ૦ પડવો (રૂ. પ્ર.) ખરાબ અસર થવી]

**ઓળો**[2] (ઓળો) પું. ચણાના લીલા શેકેલા પોપટા. (૨) મગફળીના લીલા શેકેલા ડોડવા. (૩) રીંગણાં કે ભુટ્ટા અગ્નિ પર શેકી બનાવવામાં આવતું ભડથું. [૦ પાડવો (રૂ. પ્ર.) ઓળો તૈયાર કરવો. ૦ બાળવો (રૂ. પ્ર.) છૂપી વાત જાહેર કરવી]

**ઓળો**[3] (ઓ:ળો) પું. [જુઓ 'ઓળવું + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] વાળની પાટલી પાડવી એ, સેંથો [ખૂણો-ખાંચો

**ઓળો-ગોખલો** (ઓળો-ગો-) પું. [+ જુઓ 'ગોખલો.']

**ઓળો-ગોળો** (ઓળો-ગોળો) પું. ['જુઓ 'ગોળો'નો દ્વિર્ભાવ.] ગરબડ-ગોટો. (૨) (લા.) યુક્તિ, દાવ

**ઓળો-ઓળો, ઓળોળો, ઓળોળોળો** (ઓળો-ઓળો, ઓળો-) પું. [રવા.] છોકરાંને હીંચકાવતાં બોલાતો શબ્દ, અળુળુળુ

**ઓં** (ઓમ) જુઓ 'ઓમ્.'

**ઓંકાર** (ઓઙ્કાર) પું. [સં.] ૐ એવો વર્ણ

**ઓંજણું** (ઓંજણું) ન. [જુઓ 'ઓઝણું.'] રાજપૂતોમાં કન્યાને ત્યાં ખાંડા સાથે પરણવા નિમિત્તે જતું તેમજ પરણ્યા પછી પાછું વળતું વેલડું. (૨) માફાવાળું ઢાંકેલું વેલડું

**ઓંઝું** (ઑંઝું) વિ. કઠણ, અઘરું
**ઓંટ** ન. (ઑંટ) એ નામનું એક ઝાડ
**ઓંઠી-કોંઠી** (ઑંઠી-કોંઠી) સ્ત્રી. યુક્તિ-પ્રયુક્તિ. (ન. મા.) (૨) ગેરવાજબી કાર્ય
**ઓંઠીપુર** (ઑંઠી-) પું સૂતરનો એક જાતનો માલ
**ઓંડર** (ઑંડર) વિ. બાથમાં આવે તેટલું (ઘાસ કડબ વગેરે)
**ઓંડારવું** (ઑંડારવું) સ. ક્રિ. ઓળંગી જવું. **ઓંડારાવું** (ઑંડારાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઓંડારાવવું** (ઑંડારાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઓંડારાવવું, ઓંડારાવું** (ઑંડા-) જુઓ 'ઓંડારવું'માં.
**ઓંઢવો** (ઑંઢવો) પું. [ચરો.] જુવાર ચોખા અને તુવેરને સરખે ભાગે લઈ ભરડી બનાવેલાં ઢોકળાં, હાંડવો, ભરડિયું, ઢેગેલું
**ઓંતાવવું, ઓંતાવાવું** (ઑંતા-) જુઓ 'ઓંતાવું'માં.
**ઓંતાવું** (ઑંતા-) અ.ક્રિ. (લાકડાનું) મરડાઈ જવું, રાંટું પડવું. (૨) દૂબળા થઈ જવું. **ઓંતાવાવું** (ઑંતાવાવું) ભાવે. ક્રિ. **ઓંતાવવું** (ઑંતાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

# ઔ

**ઔ** પું. [સં.] ભારતીય-આર્ય વર્ણમાળાનો કંઠ-ઓષ્ઠ દીર્ઘ સંધિસ્વર. (૨) ગુ.માં 'અ-ઉ' 'અ-ઊ'ના પ્રસંગોમાં થતું સંધિસ્વરાત્મક ઉચ્ચારણ-સદા પૂર્વાંગમાં બલાત્મક સ્વરભાર સાચવે છે.
**ઔકાર** પું. [સં.] 'ઔ' વર્ણ. (૨) 'ઔ' ઉચ્ચાર
**ઔકારાંત** (-રાન્ત) વિ. [+ સં. अन्त] જેને છેડે 'ઔ' સ્વર છે તેવું (પદ કે શબ્દ)
**ઔક્તિક** વિ. [સં.] ઉક્તિને લગતું. (૨) ન. વાક્યવિચારનો ખ્યાલ આપતું શાસ્ત્ર, વ્યાકરણ
**ઔચિત્ય** ન. [સં.] ઉચિતપણું, ઘટિતપણું, યોગ્યતા. (૨) ઉક્તિ કે વચનની યોગ્યતા નામનો ગુણ. (કાવ્ય.)
**ઔચિત્ય-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] ઉચિતપણાની સમજ, વિવેક-બુદ્ધિ. (૨) પ્રમાણ-ભાન
**ઔચિત્ય-ભંગ** (-ભઙ્ગ) પું. [સં.] ઉચિતપણાનો ભંગ, અવિવેકિ-તા, (૨) કવિસંપ્રદાય પ્રમાણે ન હોય તેવી સ્થિતિ. (કાવ્ય.)
**ઔચિત્ય-વિજ્ઞાન** ન. [સં.] નીતિ-નિયમો અને કર્મો કેવા આદર્શ પ્રમાણે હોવાં જોઇયે એનો ખ્યાલ આપતી નીતિવિદ્યા, આદર્શ-વિવેચન-શાસ્ત્ર, 'નૉર્મેટિવ સાયન્સ' (મ. છ.)
**ઔચિત્ય-વિવેક** પું. [સં.] શું યોગ્ય અને શું યોગ્ય નથી એ વચ્ચેના તારતમ્યની સમજ, 'ડિસ્ક્રિમિનેશન'
**ઔજ્જ્વલ્ય** ન. [સં.] ઉજ્જ્વલતા
**ઔડવ** પું. [સં.] જુઓ 'ઓડવ.' શુદ્ધ તાનનો એક પ્રકાર, પાંચ સ્વરોવાળો રાગ-પ્રકાર. (સંગીત.)
**ઔત્કંઠ્ય** (-કણ્ઠ્ય) ન. [સં.] ઉત્કંઠ-તા, ઉત્કંઠા
**ઔત્પત્તિક** વિ. [સં.] ઉત્પત્તિને લગતું. (૨) કુદરતી, સ્વાભાવિક
**ઔત્સુક્ય** ન. [સં.] ઉત્સુક-તા,-ઉત્કંઠિત-તા, આતુર-તા. (૨) એ નામનો એક વ્યભિચારી ભાવ. (કાવ્ય.)
**ઔદરિક** વિ. [સં.] ઉદર-પેટને લગતું (૨) અકરાંતિયું, ખાઉધર
**ઔદારિક** વિ., ન. [સં.] ઉદાર-ઉત્તમ મનોહર પુદ્ગલોનું ઉચ્ચ કોટિના જીવો-તીર્થંકર ગણધર ચક્રવર્તી બલદેવ વાસુદેવ વગેરેનું શરીર. (જૈન.)
**ઔદાર્ય** ન. [સં.] ઉદાર-તા, ખેલદિલી. (૨) આર્ય-વૃત્તિ, ખેલાડીપણું, 'સ્પૉર્ટ્સમેન-શિપ'
**ઔદાસીન્ય, ઔદાસ્ય** ન. [સં.] ઉદાસીનતા, ઉદાસ હોવા-થવાપણું. (૨) તટસ્થ-વૃત્તિ, 'ઍપથી.'
**ઔદીચ** વિ. [સં. औदीच्य] ઉત્તરમાંથી ગુજરાતમાં આવેલા બ્રાહ્મણોનો એક વર્ગ, ઔદીચ્ય. (સંજ્ઞા.)
**ઔદીચણ** (-ણ્ય), **ઔદીચાણી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'અણ'-'આણી' સ્ત્રીપ્રત્યય] ઔદીચ્ય બ્રાહ્મણ જાતિની સ્ત્રી. (સંજ્ઞા.)
**ઔદીચ્ય** વિ. [સં.] ઉત્તર દિશાને લગતું. (૨) જુઓ 'ઔદીચ.' (સંજ્ઞા.)
**ઔદુંબર** (ઔદુમ્બર) વિ. [સં.] ઉદુંબર-ઊમરાના ઝાડ કે લાકડાને લગતું. (૨) ઉદુંબર પ્રદેશ-સાબરકાંઠાના શામળાજીના પ્રદેશને લગતું. (૩) ઉદુંબર પ્રદેશની બ્રાહ્મણ જાતિનું. (સંજ્ઞા.)
**ઔદ્ધત્ય** ન. [સં.] ઉદ્ધતપણું, ઉદ્ધતાઈ
**ઔદ્યોગિક** વિ. [સં.] ઉદ્યોગને-લગતું, 'ઇન્ડસ્ટ્રિયલ.' (૨) ઉદ્યોગમાં પ્રવૃત્ત મજૂરોને લગતું, 'પર્ટેઇનિંગ ટુ લેબર'
**ઔદ્યોગી-કરણ** ન. [સં.] જ્યાં ઉદ્યોગોને લગતી પ્રવૃત્તિ ન હોય ત્યાં એવી પ્રવૃત્તિ કરવાપણું 'ઇન્ડસ્ટ્રિયાલિ-ઝેશન'
**ઔદ્વાહિક** વિ. [સં.] ઉદ્વાહ-વિવાહને લગતું. (૨) વિવાહ સમયનું
**ઔપચારિક** વિ. [સં.] ઉપચારને લગતું. (૨) ઉપચાર [પૂરતું, 'ફૉર્મલ'
**ઔપચારિક-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઉપચાર, 'ફૉર્મેલિટી'
**ઔપદેશિક** વિ. [સં.] ઉપદેશને લગતું, (૨) ઉપદેશ આપી

ગુજરાન ચલાવનારું

**ઔપનિષદ** વિ. [સં.] ઉપનિષદ કે ઉપનિષદોને લગતું, બ્રહ્મવિદ્યા-સંબંધી. (૨) પું. ઉપનિષદો જેના વિશે વિચારણા કરે છે તે પરબ્રહ્મ–પરમાત્મતત્ત્વ–પરમ-પુરુષ

**ઔપપત્તિક** વિ. [સં.] સરળતાથી પ્રાપ્ય. (૨) યોગ્ય, સમુચિત. (૩) સહેતુક, સકારણ. (૪) ઉપપત્તિવાળું, તર્કશુદ્ધ. (૫) તર્કથી સિદ્ધ થયેલું, સૈદ્ધાંતિક, 'થિયેરેટિકલ' (મ. ન.)

**ઔપપત્તિક-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] જેવી વસ્તુસ્થિતિ છે તેવીનો વિવેક કરી એ શી રીતે થાય છે–થઈ છે એનો વિચાર આપનારું શાસ્ત્ર, તર્કશાસ્ત્ર

**ઔપપત્તિક-શરીર** ન. [સં.] નૈસર્ગિક શરીર, લિંગ-શરીર

**ઔપપાતિક** વિ. [સં.] ઉપપાતક–ગૌણ પાપ કર્યું હોય તેવું. (૨) એક જન્મથી બીજા જન્મમાં જનારું. (૩) ગર્ભવાસ ભોગવ્યા વિના ઉત્પન્ન થતું (દૈવી જન્મવાળું). (૪) ન. એ નામનો જૈન આગમનો એક સૂત્ર-ગ્રંથ (ઉપાંગ). (જૈન.)

**ઔપમ્ય** ન. [સં.] સરખામણી, તુલના

**ઔપશ્લેષિક** વિ. [સં.] ઉપશ્લેષ–લગોલગપણાવાળું, ભેટીને રહેલું. (૨) ગાઢ સંબંધવાળું

**ઔપાધિક** વિ. [સં.] ઉપાધિને લગતું. (૨) ઉપાધિને કારણે થયેલું. (૩) શરતી. (૪) એકાએક થયેલું, 'ઍક્સિડેન્ટલ'

**ઔરસ, -સ્ય** વિ. [સં.] પતિથી પરિણીત પત્નીમાં ઉત્પન્ન થયેલું, સ્વાભાવિક વારસ, 'લેજિટિમેઇટ'.

**ઔરંગાબાદી** (ઔરઙ્ગા-) વિ. [ફા. 'ઔરંગબાદ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઔરંગઝેબે વસાવેલા નગરને લગતું (નગરનું વાસી)] (લા.) કસી કસીને સોદો કરનાર. (૨) લુચ્ચું, ખળ, હરામખોર

**ઔર્ણ** વિ. [સં.] ઊનને લગતું, ઊની

**ઔર્ણી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ઊન જેવા વાળવાળી સ્ત્રી

**ઔર્ધ્વદે(-દૈ)હિક** વિ. [સં.] ઊર્ધ્વદેહ અર્થાત્ મરણની ક્રિયાને લગતું (શ્રાદ્ધકર્મ વગેરે). (૨) ન. મરણ પાછળનું ક્રિયાકાંડ, ઉત્તરક્રિયા, દહાડો

**ઔવાડો** પું. બરાડા, બૂમ

**ઔશનસ** વિ. [સં.] ઉશના–શુક્રાચાર્યને લગતું. (૨) શુક્રાચાર્યે જેની રચના કરી છે તેવું (શાસ્ત્ર)

**ઔશીર** ન. [સં.] ઉશીર-વાળો –વીરણમૂળનું બનાવેલું કે એને લગતું સાધન, વાળાનો બનાવેલો વીંઝણો. (૨) વાળાનો પડદો. (૩) વાળાનો બનાવેલો લેપ

**ઔષધ** ન. [સં.] ઓષધિ–વનસ્પતિમાંથી બનાવેલી દવા, વનસ્પતિ-જન્ય ઓસડ, 'ડ્રગ.' (૨) (લા.) સુધારો કરનારો પદાર્થ, 'કરેક્ટિવ' (અ. રા.)

**ઔષધ-નિયમન-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [સં.] ઔષધ તૈયાર કરનારાં કારખાનાં ઉપર દેખરેખ રાખનારું સરકારી ખાતું, 'ડ્રગ્ઝ-કન્ટ્રોલ ઍડ્મિનિસ્ટ્રેશન'

**ઔષધ-નિયામક** વિ., પું. [સં.] ઔષધ-નિયમન-તંત્રનો ઉપરી અધિકારી, 'ડ્રગ્ઝ-કન્ટ્રોલર'

**ઔષધ-પંચામૃત** (-પઞ્ચા-) ન. [સં.] સૂંઠ–કાળી મૂસળી–ગળોસત્ત્વ–શતાવરી-ગોખરુ એ પાંચનું મિશ્રણ, રસાયન-પંચક

**ઔષધ-રસાયણ-શાસ્ત્રી** વિ., પું. [સં.] ઔષધો અને પારો વગેરે ધાતુજન્ય દવાઓ બનાવનાર વિદ્વાન કે વૈદ્ય, 'ફાર્માસ્યુટિકલ કેમિસ્ટ'

**ઔષધ-વિજ્ઞાન** ન. [સં.] વનસ્પતિ-જન્ય ઓસડિયાંનાં ગુણ–લક્ષણનું શાસ્ત્ર

**ઔષધ-વૈદ્ય** વિ., પું. [સં.] વનસ્પતિજન્ય ઔષધોના ઉપચાર કરનારો વિદ્વાન, 'ફિઝિશિયન'

**ઔષધ-શાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] દેશી ઔષધો બનાવવાનું સ્થળ, દેશી 'ફાર્મસી'. (૨) 'ફાર્મસી' (સામાન્ય.)

**ઔષધ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] ઔષધો કેવી રીતે તૈયાર કરવાં એની વિધિઓ બતાવનારું શાસ્ત્ર, 'ફાર્માકોલૉજી.

**ઔષધ-શાળા** જુઓ 'ઔષધ-શાલા'.

**ઔષધાલય** ન. [+ સં. आलय] જુઓ 'ઔષધ-શાલા'.

**ઔષધાશ્રમ** પું. [+ સં. आश्रम] દેશી ઔષધો બનાવવાનું સ્થળ, ઔષધ-શાળા, 'ફાર્મસી'

**ઔષધિ(-ધી)** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ઓષધિ, –ધી'. (સંસ્કૃત ભાષામાં 'ओषधि' રૂઢ છે.)

**ઔષધિગુણ-કોશ** જુઓ 'ઓષધિગુણ-કોશ.'

**ઔષધિગુણ-શાસ્ત્ર** જુઓ 'ઓષધિગુણ-શાસ્ત્ર'.

**ઔષધી** જુઓ 'ઓષધિ'-'ઔષધિ'.

**ઔષધીય** વિ. [સં.] ઓષધિ–વનસ્પતિને લગતું. (૨) ઔષધ-ઓસડવેસડને લગતું

**ઔષધોપચાર** પું. [સં. औषध + उप-चार] ઓસડ–વેસડ વગેરેથી કરવામાં આવતી ચિકિત્સા, સારવાર

**ઔષધોપયોગી** વિ. [સં. औषध + उपयोगी પું.] દવામાં કામ લાગે તેવું

**ઔષ્ઠ્ય** વિ. [સં.] ઓષ્ઠ–હોઠને લગતું. (૨) હોઠમાંથી નીકળતું, ઓષ્ઠસ્થાનીય. (વ્યા.)

**ઔષ્ઠ્ય-વર્ણ** પું. [સં.] પ ફ બ ભ મ એ પવર્ગનો પ્રત્યેક વ્યંજન અને 'ઉ' સ્વર

**ઔષ્ણ્ય** ન. [સં.] ઉષ્ણતા, ગરમી

**ઔષ્મ્ય** ન. [સં.] ઉષ્મતા, ગરમાવો. (૨) હૂંફ

**ઑંસવું** અ. ક્રિ. સડવું. **ઑંસાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઑંસાવવું** પ્રેરક., સ. ક્રિ.

**ઑંસાવવું, ઑંસાવું** જુઓ 'ઑંસવું'માં.

**ઑંસ** (આઉંસ) પું. [અં.] આશરે અઢી તોલાનું જૂના માપનું અંગ્રેજી વજન કે માપ ('પાઉન્ડ' કે રતલ'નો સોળમો ભાગ)




**ક**[1] પું. [સં.] ભારતીય-આર્ય વર્ણમાળાનો કંઠ્ય અઘોષ અલ્પપ્રાણ વ્યંજન

**ક**[2] [સં. कु-કાના વિકાસનો પૂર્વગ] 'ખરાબ કુત્સિત નિંદ્ય દુષ્ટ નિર્બળ' એ વગેરે અર્થ આપતો પૂર્વગ; ઉદા. ક-પૂત, ક-ભાત, ક-મૂળ વગેરે અનેક

**ક-અવસર** પું, [સં. कु + સં.] ક-વખત, ક-સમય, ક-ટાણું, ખરાબ સમય, કઢોડો સમય

**કઈ**[1] (કે) સર્વ., વિ. [જુઓ 'કયું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય] 'કયું'નું સ્ત્રીલિંગી રૂપ (પ્રશ્નાર્થક) [કેટલાય

**કઈ**[2] (કે) વિ. [સં. केचित् > પ્રા. केई > અપ. केइ]

**ક-ઋતુ** સ્ત્રી. [સં. कु + સં., પું.] ખરાબ ઋતુ, ક-મોસમ. (૨) તે તે ઋતુનો ન હોય તેવો સમય [કેટલાય

**કઈ એક** (કે એક) વિ, [જુઓ 'કઈ[2]' + ગુ. 'એક'.]

**કકઈ** (કકે) સ્ત્રી. બંને બાજુ દાંતાવાળો દાંતિયો

**કકડ-ધજ** વિ. [સં. कुक्कुट-ध्वज > પ્રા. कुक्कुड- ગુ. 'ધજ' વિકાસ.' સિદ્ધરાજના ધ્વજમાં કૂકડાનું નિશાન હતું, એ ઉપરથી] (લા.) અક્કડ ઊભું રહે તેવું, અખડધજ, ખોખડધજ. (૨) ખૂબ મોટું અને પ્રાચીન. (૨) ખૂબ મજબૂત અને તાકાતવાળું

**કકડ-ધૂસ, કકડ-ભૂસ** ક્રિ. વિ. [રવા.] કાંઈ તૂટી પડતાં થતા 'કડ કડ' અવાજ સાથે

**કકડવું** અ. ક્રિ. [રવા.] એવો અવાજ થવો. (૨) એવા અવાજ સાથે ઊકળવું. (૩) ટાઢથી ધ્રૂજવું. (૪) બીકથી ધ્રૂજવું. (૫) ગુસ્સાથી દાંત કચકચાવવા. [-તું (રૂ.પ્ર.) 'કકડ' અવાજ થાય એટલું ઊકળી ગયેલું. (૨) ઘણું જ, સખત. (૩) ઇસ્ત્રીવાળું. (૪) તંગ. [કકડી જવું (રૂ. પ્ર.) 'કકડ' અવાજ સાથે ઊકળી જવું. (૨) પુષ્કળ હોવું. કકડીને લાગવું (રૂ. પ્ર.) ભૂખ સખત લાગવી.] (ભાવે પ્રયોગ જાણવામાં નથી.) **કકડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કકડ-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એક જાતની વનસ્પતિ-વેલ

**કકડા-કકડી** સ્ત્રી. [રવા.] કચર-પચર, આચર-કૂચર, કાચો-પાકો ગમે તે પદાર્થ

**કકડાટ** પું. [જુઓ 'કકડવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] 'કકડ' એવો અવાજ. (૨) (લા.) કંકાસ, કજિયો, કકળાટ

**કકડાટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કકડાટ' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] 'કકડ' એવો જરા કૂણો અવાજ

**કકડાલી** સ્ત્રી. બગલમાં થતી ગાંઠ, બાંબલાઈ

**કકડાવવું** જુઓ 'કકડવું'માં. [ટુકડો

**કકડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કકડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નાનો

**કકડી-ક** વિ. [ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કકડી જેટલું, થોડુંક, બહુ જ થોડું, ટુકડોક

**કકડી-કોર** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'કોર.'] કિનારીએથી કાપેલો નાનો કકડો. (૨) ક્રિ. વિ. થોડુંક, ટુકડોક

**કકડે-કકડા** પું., બ. વ. ['કકડો'-નો બ. વ. દ્વિર્ભાવ] નાની નાની કકડીઓના રૂપમાં થઈ જવું એ. (૨) ક્રિ.વિ. ટુકડેટુકડા, ચૂરેચૂરા

**કકડે-કકડી** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કકડે-કકડા' + ગુ. 'ઈ' લઘુતાવાચક સ્ત્રીપ્રત્યય] ટુકડે-ટુકડો, એકેએક, કણેકણ, રજેરજ

**કકડે-કકડો** ક્રિ. વિ. [જુઓ, કકડે-કકડા,'. અહીં એ. વ. નું રૂપ] નાનો પણ ટુકડો બાકી ન રહે એમ, ટુકડે-ટુકડો, સંપૂર્ણાંશે, બધું જ

**કકડો** પું. [રવા.] આખામાંથી પડેલો ખંડ, કટકો, ટુકડો. [-ડે કકડે, -ડે બચકે (રૂ. પ્ર.) એક એક કકડો કરીને. (૨) કાંધાં કરીને, હપ્તે હપ્તે. (૩) ધીમે ધીમે, આંતરે આંતરે]

**કકડો-ક** વિ. [+ ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જરાક, થોડુંક

**કકડો-કોર** વિ. [+ જુઓ 'કોર.'] જુઓ 'કકડી-કોર.'

**કકડોણી** સ્ત્રી. મકાઈનો રોટલો

**કકણવું** અ. ક્રિ. [રવા.] દુઃખ અથવા માંદગીને લઈને કણછાટ કરવો. (૨) (લા.) કચવાવું. (૩) મનમાં બબડવું. (ભાવે પ્રયોગ જાણવામાં નથી.) **કકણાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કકણાટ, -ટો** પું. [જુઓ 'કકણવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર. + 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કણછાટ, ઊંહકારા. (૨) (લા.) કચવાટ. (૩) થર-થરાટ, ધ્રુજારો, કંપારો

**કકણાવવું** જુઓ, 'કકણવું'માં. (૨) (લા.) સતાવવું

**કકણો** પું. [જુઓ 'કકણવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'કકણાટ.'

**કકનાસિક** ન. એક જાતનું ઔષધિ-વૃક્ષ

**કકબા** સ્ત્રી. એક જ બાજુ દાંતાવાળો દાંતિયો, કાંસિયો

**કકમુ** ન. ભગવાં લૂગડાં

**કકરાટ** પું., -ટી સ્ત્રી. [રવા. + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય] હોશિયારી, ચાલાકી

**કકરામણ** ન., (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કકરાવવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] દાતરડાં કરવત વગેરેમાં ઝીણા દાંતા કરાવવાનું લુહારનું મહેનતાણું

**કકરાવવું** સ. ક્રિ. [રવા.] દાતરડાં કરવત વગેરેના દાંતા કઢાવવા. (૨) દાંતની કટકટાટી બોલાવવી

**કકરાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ગુસ્સે થવું, કોપવું

**કકરોળા** પું., બ. વ. [રવા.] સાળમાં સૂતર ઉપર-નીચે લેવા અને તાગ છૂટા પાડવા માટે વપરાતાં લાકડાનાં પાવલાં

**કકરું** વિ. [રવા., સં. कर्करक- > પ્રા. कक्करअ-] કઠણ, સખત. (૨) લીસું નહિ તેવું, આછુ ખરબચડું. (૩) (લા.) આકરા સ્વભાવનું. (૪) ચંચલ, ચાલાક. (૫) બરડ

**કકરેજી** સ્ત્રી. સુતરાઉ કાપડનો એક રંગ. (૨) વિ. એ નામના રંગનું [વસવાયાંને વહેંચવાનું કામ

**કકરો** પું. [રવા.] કાળી ચૌદસને દિવસે પૂરી વડાં વગેરે

**કકરોડિયા** સ્ત્રી. સફેદ ઝીણી કાંકરીવાળી ગોરાટ જમીન (ઈંટો બનાવવાના કામમાં ઉપયોગી)

**કકરોલ** સ્ત્રી. ચોમાસામાં થતી એક જાતની વનસ્પતિ

**કકલા(-ળા)ણ** ન. [જુઓ 'કકળવું' + ગુ. 'આણ' કૃ. પ્ર.] રો-કકળ, આકરું રુદન

**કકલો** પું. [રવા.] શોર-બકોર, બૂમ-બરાડા

**કકવટ** પું. [રવા.] એક જાતનું એ નામનું પક્ષી

**કકસિ(-શિ)યો** પું. એક જાતનો એ નામનો આંબો

**કકળવું** અ. ક્રિ. [રવા.] કલ્પાંત કરવું, કકળાટ કરવો. (૨) (લા.) ગુસ્સે થવું. (૩) રીસમાં બોલવું. [ **આંતરડી કકળી ઊઠવી** (રૂ. પ્ર.) **મનમાં ઘણું જ દુઃખ થવું** ] (ભાવે પ્રયોગ વ્યાપક નથી.) **કકળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કકળાટ** પું. [જુઓ 'કકળવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] કલ્પાંત, રડારોળ. (૨) (લા.) રીસમાં બોલ બોલ કરવું એ. (૩) શોર-બકોર, ગુમરાણ, ગોકીરો. (૪) કજિયો, કંકાસ

**કકળાટિયું** વિ. [ જુઓ 'કકળાટ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર. ] કકળાટ કરનારું

**કકળાણ** જુઓ 'કકલાણ.'

**કકળામણ** ન. [જુઓ 'કકળવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] કલ્પાંત, રુદન, રડારોળ (૨) (લા.) ગુમરાણ

**કકળાવવું** જુઓ 'કકળવું'માં.. (૨) (લા.) રિબાવવું. (૩) શેકવું [ચીભડું

**કકંબર** (કકમ્બર) ન. [અં.] કાકડી, ચીભડા-કાકડી. (૨)

**કકાટિયો** પું. [રવા.] ચકમકનો પથ્થર, ચમક-પહાણ

**ક-કાર** પું. [સં.] 'ક' વર્ણ. (૨) 'ક' ઉચ્ચારણ. બેઉને માટે 'કક્કો.'

**કકારાંત** (-રાન્ત) વિ. [ + સં. अन्त ] 'ક' વ્યંજન જેને છેડે આવેલો હોય તેવું (પદ શબ્દ વગેરે)

**કકુ** સ્ત્રી. નાની છોકરી, કીકી

**કકુડો** પું. નાનો છોકરો, કીકો, ગગો

**કકુભ** સ્ત્રી. [સં. ककुभ् ] દિશા

**કકુભ-બિલાવલ** [ + [જુઓ 'બિલાવલ.'] ખમાજ થાટનો બિલાવલ રાગનો એક પ્રકાર. (સંગીત.)

**કકુભા** સ્ત્રી. [સં.] એ નામની એક રાગિણી. (સંગીત.)

**કકુમ** પું. એ નામની એક વનસ્પતિ, આસોંદરો

**કકેડા** સ્ત્રી. એક જાતની એ નામની વેલ

**કકોર** ન. એ નામનું એક જાતનું ઝાડ

**કકોરવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ખોદવું. **કકોરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કકોરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કકોરાવવું, કકોરાવું** જુઓ 'કકોરવું'માં.

**કક્કા-વાર** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કક્કો' + ગુ. 'વાર' આવૃત્તિ-દર્શક શબ્દ] 'ક' થી શરૂ કરી 'ળ' સુધીના ક્રમ સુધી, 'ક'થી 'ળ' સુધીની વર્ણાનુપૂર્વી પ્રમાણે

**કક્કાવારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કક્કાવાર' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] 'ક' થી શરૂ કરી 'ળ' સુધીનો વર્ણાનુક્રમ, 'ક' થી 'ળ' સુધીની વર્ણાનુપૂર્વી

**કક્કુટક** પું. એ નામનો એક વેલો

**કક્કો** પું. 'ક' વ્યંજન (વર્ણ અને ઉચ્ચાર). (૨) 'ક' થી 'ળ' સુધીનો વ્યંજન-સમુદાય. (૩) 'ક' થી 'ળ' સુધીના વ્યંજનો આરંભના અક્ષર તરીકે રાખી રચવામાં આવેલો કાવ્યપ્રકાર. [**-ક્કાનાં પદ** (રૂ. પ્ર.) કક્કાની બારાખડી, **-ક્કાની ખબર ન હોવી** (રૂ. પ્ર.) વિદ્યા કે હુન્નરનાં મૂળતત્ત્વનું પણ અજ્ઞાન. **-ક્કાને ફૂટી મારનારું** (રૂ. પ્ર.) નિરક્ષર, અભણ, અજ્ઞાની. **-ક્કેથી માંડવું** (રૂ. પ્ર.) પહેલેથી શરૂ કરવું **-ક્કેથી માંડીને** (રૂ. પ્ર.) પહેલેથી શરૂ કરીને. ० **કાઢવો** (રૂ.પ્ર.) 'ક' વ્યંજન કે મૂળાક્ષર લખવા. ० **કાઢી જાણવો** (રૂ. પ્ર.) લખતાં વાંચતાં આવડવું. ० **કાઢી ના(-નાં)ખવો** (રૂ.પ્ર.) નામોનિશાન રદ કરવું. ० **ફૂટી મારવો** (રૂ. પ્ર.) વાંચતાં લખતાં ન આવડવું. ० **ખરો કરવો** (રૂ. પ્ર.) હઠ કરવી, હઠીલા થવું, પોતાના મતને વળગી રહેવું. ० **ખરો કરાવવો** (રૂ. પ્ર.) પોતાનું ધારેલું બીજા પાસે કબુલાવવું. ० **ઘૂંટવો** (રૂ. પ્ર.) લખતાં શીખવું. ० **ઘૂંટાવવો** (રૂ. પ્ર.) લખતાં શીખવવું. ० **ચલાવવો** (રૂ. પ્ર.) પોતાનું કહેણ સાચું કબુલાવવું. ० **ચાલવો** (રૂ. પ્ર.) સત્તા ચાલવી. ० **ચોઢ(-ડ)વો** (રૂ. પ્ર.) ખિતાબ આપવો. ० **ન હોવો** (રૂ. પ્ર.) અભણ હોવું. ० **ભણવો** (રૂ. પ્ર.) બોધ લેવો, શિખામણ લેવી. (૨) હા-માં હા કરવી. ० **ભણાવવો** (રૂ. પ્ર.) પોતાનું જ ખરું મનાવવું, હા પડાવવી]

**કક્ષ** પું. [સં.] કાખ, બગલ. (૨) ઓરડો, કમરો

**કક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] કાખ, બગલ. (૨) મકાનની અંદરનો ઓરડો. (૩) મોટા મહાલયમાં પ્રવેશ કરવા માટેની તે તે ડોઢી, દેવડી. (૪) મોટા મકાનની આસપાસનો દીવાલ વાળી લીધેલો ખુલ્લી જમીનવાળો ભાગ, 'કમ્પાઉન્ડ.' (૫) શ્રેણી, ધોરણ, વર્ગ, દરજ્જો, 'કેટેગરી,' 'ગ્રેઇડ.' (૬) આકાશમાં ગ્રહોને ફરવાના વર્તુલનો ભાગ. (જ્યો.). (૭) કચ્છ, કછોટો, લાંગ વાળવી એ, ધોતિયાનો પીઠ પાછળ ખોસવામાં આવતો છેડો. (૮) થડ ને ડાળી યા પાન ને ડાળી વચ્ચે પડતો ખૂણો કે ગાળો, 'એક્સિલ' (પ. વિ.) (૯) (લા.) ગુણવત્તા, 'ક્વૉલિટી.' (૧૦) કાર્યાલય, 'ઑફિસ' (ગો. મા). (૧૧) સપાટી, 'લેવલ'

**કક્ષા-કેંદ્ર-ચ્યુતિ** (-કેન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] આકાશી ગ્રહ વગેરેની કક્ષાના કોઈ પણ બિંદુનું અમુક એક સ્થિર બિંદુ સુધીના અંતર અને એ જ બિંદુના અમુક એક સ્થિર લીટી સુધીના અંતર વચ્ચેનું ગુણોત્તર. (ખગોળ.) (૨) કક્ષાની દીર્ઘવર્તુલાકાર આકૃતિથી પૂર્ણ વર્તુલાકાર આકૃતિનો ઘટાડો. (ખગોળ.)

**કક્ષાક્ષ** પું. [સં. कक्षा + अक्ष] આકાશી ગ્રહાદિની દીર્ઘ-વર્તુલ કક્ષાના બે અક્ષોમાંનો કોઈ પણ એક અક્ષ. (ખગોળ.)

**કક્ષાગ્નિ** પું. [સં. कक्षा + अग्नि] દાવાનળ

**કક્ષા-દરી** સ્ત્રી. [સં.] કાખ, બગલ

**કક્ષા-દીર્ઘાક્ષ** પું. [ + સં. दीर्घ + अक्ष] આકાશી ગ્રહાદિની દીર્ઘવર્તુલ કક્ષાનાં કોઈ પણ બે બિંદુઓને જોડનારી મોટામાં મોટી સીધી લીટી. (ખગોળ.)

**કક્ષા-ધમનિ(-ની), કક્ષા-ધરા** સ્ત્રી. [સં.] શુદ્ધ લોહી વહાવી જનારી બગલમાંની મોટી નસ
**કક્ષાનુગા** સ્ત્રી. [સં. कक्षा + अनु-गा] બગલમાંની પાછળની બાજુ આવેલી નાડી
**કક્ષા-પટ** પું. [સં.] કૂલો. (૨) થાપો. (૩) લંગોટી
**કક્ષા-પુટ** પું. [સં.] કાખ, બગલ
**કક્ષા-મિતિ** સ્ત્રી. [સં.] અસમાન ત્રિજ્યાના લંબગોળનું ગણિત કરવાની રીત. (ગ.)
**કક્ષા-વિષુવવૃત્ત** ન. [સં.] કોઈ પણ ગ્રહની ધરીના બે છેડાથી સરખે અંતરે આવેલું ગ્રહ ઉપર દોરેલું વર્તુળ. (ખગોળ.)
**કક્ષાસન** ન. [સં. कक्षा + आसन] સિંહાસનનો કઠેડો
**કક્ષા-સંધાન (-સન્ધાન)** ન. [સં.] બગલનો સાંધો
**કક્ષાંતર (કક્ષાન્તર)** ન. [સં. कक्षा-अन्तर] કક્ષાની અંદર આવેલી બીજી કક્ષા. (૨) એક કક્ષા છોડીને બીજી કક્ષા
**કક્ષાંશ (કક્ષાંશ)** પું. [સં. कक्षा + अंश] ગ્રહોના માર્ગ ઉપર અંતર દેખાડવાને માપસર કલ્પેલા વિભાગોમાંનો તે તે ભાગ. (ખગોળ.)
**કક્ષીય** વિ. [સં.] કક્ષાને લગતું
**કક્ષ્યા** સ્ત્રી. [સં.] મહાલયનો તદ્દન અંદરનો ખંડ, કક્ષા, અંતઃપુર, જનાનખાનું, રાણીવાસ. (૨) દીવાલ. (૩) હાથીને બાંધવાની દોરી
**કક્ષ્યા-કર્મ** ન. [સં.] હાથીને કેડેથી બાંધી એને પલોટવાની ક્રિયા
**કખ[1]** (-ખ્ય) સ્ત્રી. [સં. कक्षा] (લા.) કાખ અને છાતી ઉપર થતો ફોલ્લીઓ ઊપસી આવવાનો વાત-રોગ
**કખ[2]** (-ખ્ય) સ્ત્રી. તરણું, તણખલું
**કખડ-મા(-માં)કડી** સ્ત્રી. એક જાતની ખડ-માંકડી, જંગલી ઘાસ ઉપર થતું લાંબા પગનું એક જીવડું
**કખ-વા** પું. [જુઓ 'કખ[1]' + 'વા.[2]'] કાખમાં અને છાતી ઉપર થતો ફોલ્લીઓ ઊપસી આવવાનો વાત-રોગ, કખ
**કખા[1]** સ્ત્રી. [સં. कु-ख्याति- > પ્રા. कुक्खाइ] નિંદા, ગીલા
**કખા[2]** સ્ત્રી. [સં. काषाय-] ભગવો રંગ, રતાશ પડતો રંગ. (૨) ભગવું વસ્ત્ર [હલકાપણું, અધમતા
**કખાય** પું. [સં. कषाय] ઉકાળો, કાઢો. (૨) (લા.) ન
**કખિયાણી** સ્ત્રી. લણનારાંઓને અને ગામડાંના નોકરોને દસ્તૂરી તરીકે આપવામાં આવતાં કણસલાં
**કખોડવું** સ. ક્રિ. વખોડવું, નિંદવું. **કખોડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કખોડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**કખોડાવવું, કખોડાવું** જુઓ 'કખોડવું'માં.
**કગટી** સ્ત્રી. એક જાતનો કમરપટો
**કગડું** વિ. [જુઓ 'કાગડો.'] કાગડાના મોઢાના આકારનું (જેમકે 'કગડી' સાંડસી)
**કગરવો[1]** પું. [જુઓ 'કાગડો.'] કાગડો
**કગરવો[2]** પું. ગળામાંનો કાકડો
**ક(૦ર)ગરવું** સ. ક્રિ. [રવા.] કાલાવાલા કરવા, આજીજી કરવી, કાકલૂદી કરવી. (કર્તરિ રચનામાં કર્મ '-ને' અનુગ લે છે, ભૂ. કૃ. માં તેથી કર્તરિ રચના.) **ક(૦ર)ગરાવું** ભાવે., ક્રિ. **ક(૦ર)ગરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**કગરેસ (-સ્ય)** સ્ત્રી. ધાતુનો છોલ, કરગસ. (૨) કરચ
**ક(૦ર)ગરાટ** પું. [જુઓ 'ક(૦ર)ગરવું' + ગુ 'આટ' કૃ. પ્ર.] કાલાવાલા, આજીજી, કાકલૂદી
**ક(૦ર)ગરાવવું, ક(૦ર)ગરાવું** જુઓ 'ક(૦ર)ગરવું'માં.
**કગવો** પું. [સં. काक- > પ્રા. काग] કાગડો
**કગાર** પું. ઊંચી કિનાર
**કગી** સ્ત્રી. હાંસી, મશ્કરી. (૨) નિંદા, ગીલા, બદગોઈ
**કગ્ગો** પું. [સં. काक- > પ્રા. काग-] કાગડો. (પદ્યમાં.)
**ક-ઘા** પું. [સં. कु + જુઓ 'ઘા.'] ખરાબ ઘા, ન રૂઝે તેવો ઘા. (૨) મર્મ ભાગમાં લાગેલો ઘા. (૩) કવેળાનો ઘા. (૪) (લા.) અડચણ, અંતરાય
**ક-ઘાટીલું** વિ. [સં. कु + જુઓ 'ઘાટીલું.'], **ક-ઘાટું** વિ. [સં. कु-घाट + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઘાટઘૂટ વિનાનું, બેડોળ, કૂબડું
**કચ[1]** પું. [સં.] માથાના વાળ, મોવાળા. (૨) અંબોડો
**કચ[2]** (-ચ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] તકરાર, કજિયો. (૨) હઠ, જીદ
**કચ[3]** વિ. [રવા. 'કચકચતું' બતાવવા વિશેષણ પછી; જેમકે 'લીલું કચ'] કચકચતું, આર્દ્ર
**કચ[4]** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'કચ' એવા અવાજથી
**કચ-કચ (કચ્ય-કચ્ય)** સ્ત્રી. [રવા. જુઓ 'કચ.'] નાની ટક ટક, માથાકોડ. (૨) કજિયો, કંકાસ. (૩) માથાકોડવાળી વાતચીત. (૪) હઠ, જીદ. (૫) (લા.) ટોક ટોક, ટોકણી
**કચકચણું** વિ. [જુઓ 'કચ-કચ' + ગુ. 'અણું' ત. પ્ર.] કચ કચ કરનારું
**કચકચવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ગૂમડાં વ્રણ વગેરેમાં પરુ-પાચનું ભરાવું. (૨) ખળભળી જવાથી 'કચ કચ' અવાજ થવો. (૩) બોલ બોલ કરવું. (ભાવે પ્રયોગ નથી.) **કચકચાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**કચકચાટ** પું. [જુઓ 'કચ-કચ' + ગુ. 'આટ' ત.પ્ર.] કચ-કચ કરવાપણું. (૨) બટબડાટ, લવારો. (૩) શોર-બકોર. (૪) (લા.) અવળી બોલી. (૫) અણ-બનાવ
**કચકચાટી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] દાંતને એકબીજા સાથે જોરથી કચકચાવતાં થતો અવાજ, 'કચ કચ' એવા અવાજની પરંપરા
**કચકચાવવું** જુઓ 'કચકચવું'માં. (૨) કસીને બાંધવું. (૩) 'કચ કચ' થાય એમ દાંત ભીંસવા
**કચકચિયું** વિ. [જુઓ 'કચ-કચ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] 'કચ-કચ' કરનારું. (૨) (લા.) કજિયાખોર. (૩) હઠીલું, જિદ્દી, માથાકોડિયું. (૪) વાતોડિયું. (૫) ચીકણા સ્વભાવનું
**કચકડું** ન., **-ડો[1]** [સં. कच्छप- > પ્રા. कच्छअ- દ્વારા + ગુ. 'ક + ડું' ત. પ્ર.] કાચબાની પીઠનું કોચલું, કાચબાના કોટલા ઉપરની કઠણ ચામડીનું પડ
**કચકડો[2]** પું. સેલ્યુલોઝ ને કપૂર સાથે મેળવી બનાવવામાં આવતો જલદી સળગી ઊઠે તેવો કૃત્રિમ નક્કર પદાર્થ (ગ્રામો-ફોન રેકર્ડ, ઇન્ડિપેન વગેરે બનાવવા વપરાતો). (૨) (હવે) 'પ્લાસ્ટિક' (પણ)
**કચકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] મરડાવું, મરડ થવો. (૨) (લા.) દુઃખ થવું (ભાવે. જાણીતું નથી.) **કચકાવવું[1]** પ્રે., સ. ક્રિ.
**કચકાણ** ન. [રવા.] ગંદા પાણીથી થતો કચકચતો ગારો. ગંદો કાદવ-કીચડ
**કચકાવવું[1]** જુઓ 'કચકવું'માં.

**કચકાવવું**[2] સ. ક્રિ. [રવા.] કરડીને ખાવું.(૨) આંચકાથી ખેંચવું

**કચકોલ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. પરચૂરણ ચોપડી. (૨) ભિખારીનું ભીખ માગવાનું વાસણ

**કચ-ખોર** (કચ્ચ-) સ્ત્રી. [જુઓ 'કચ'[2] + ફા. પ્રત્યય] કચ કરનારું, કચિયું, કંકાસિયું [અપમાન

**કચ-ગ્રહ** પું. [સં.] વાળ કે ચોટલો પકડીને કરવામાં આવતું

**કચ-ગ્રાહિણી** સ્ત્રી. [સં.] માથામાં વાળને જોડી રાખવા ભરાવવામાં આવતો ચીપિયો [ખંપાળી

**કચ-ગ્રાહી** સ્ત્રી. [સં. कच-ग्राह + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કાંસકી,

**કચટો** પું. [રવા.] એક જાતની ભાજી, ઢીમડો

**કચડ,** ૦ **કચડ** ક્રિ. વિ. [રવા., 'કચક કચડ' એવો દ્વિર્ભાવ-વાળો પ્રયોગ સામાન્ય] હિંડોળાનાં કડાં કે એવી ચીજો ઘસાવાથી અવાજ થતો હોય એમ. (૨) રેતી જેવી ચીજ દળાવાથી અવાજ થતો હોય એમ [કરડીને ખાવું

**કચડકાવવું** સં. ક્રિ. [રવા.] 'કચડ' અવાજ થાય એ રીતે

**કચ(-ચ્ચ)ડ(-ર)-ઘાણ** પું. [રવા. + જુઓ 'ઘાણ.'] તોડ-ફોડનું નુકસાન. [૦ **કાઢવો** (રૂ.પ્ર.) પાયમાલ કરી નાખવું. ૦ **નીકળવો,** ૦ **વળવો** (રૂ.પ્ર.) પાયમાલ થઈ જવું. ૦ **વાળવો** (રૂ.પ્ર.) પાયમાલ કરી નાખવું]

**કચડ(-ર)-પચડ(-ર)** વિ., ક્રિ. વિ. [રવા.] સાજામાંદા જેવું

**કચડ(-ર)વું** સ. ક્રિ. [રવા.] જોરથી દબાવવું, ચગદવું. (૨) કૂટો કરવો (૩) વાટવું, છૂંદવું. (૪) પીલવું. [**કચડી(-રી) ઘાલવું** (રૂ.પ્ર.) મારીઝૂડી નરમ કરવું. (૨) જોરથી વશ કરવું. (૩) કેદ કરવું. **કચડી(-રી) ના(-નાં)ખવું** (રૂ.પ્ર.) નરમ પાડી દેવું. (૨) દુર્દશામાં મૂકવું. **કચડી(-રી) મારવું** (રૂ.પ્ર.) હેરાન કરવું, પીડવું] **કચડા(-રા)વું** કર્મણિ., ક્રિ. **કચડા(-રા)વવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કચડા(-રા)-કચડ(-ર)** (-ડ્ય, -રય), -**ડી(-રી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'કચડ(-ર)વું' 'દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] કચરાઈ જવાય એવી સખત ભીડ, ભચરડા—ભચરડી, સખત ગિરદી

**કચડાટ** પું. [જુઓ 'કચડવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] 'કચડ' એવો અવાજ થવાની ક્રિયા. (૨) ભચરડો. (૩) કચડા-કચડ, સખત ગિરદી

**કચડા(-રા)વવું, કચડા(-રા)વું** જુઓ 'કચડ(-ર)વું'માં.

**કચડું** વિ. [જુઓ 'કાચું' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કાચું, અપરિપક્વ. (૨) કુમળું, સુકુમાર

**કચડો** પું. [દે. પ્રા. कच्चरा સ્ત્રી.] કાચું કે નાનું તરબૂચ

**કચણ** ન. એ નામનું એક ઝાડ (આસોપાલવને મળતું)

**કચ-દિલ** વિ. [જુઓ 'કાચું' + 'દિલ.'] કાચા મનનું. (૨) બીકણ. (૩) ન. એક જાતનું પક્ષી

**કચ-દિલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાચું' + 'દિલ' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] મનની નબળાઈ. (૨) બીકણપણું [પુંનાગ

**કચ-નાગ** ન. [સં. काञ्चनार] એક જાતનું ઝાડ, કાંચનાર,

**કચનાર**[1](-લ) પું. [સં. काञ्चनार] જુઓ 'કચ-નાગ'. (૨) એક જાતનો છોડ (શાક અને અથાણાંમાં કામ લાગતી કળીવાળો)

**કચનાર**[2] પું. [સં. काञ्चनार; હિં.] રાતાં ફૂલનો ચંપો, કાંચનાર, પુંનાગ. (૨) (-રય) સ્ત્રી. [ગુ.] ચંપાની ભાજી

**કચનાર**[3] ન. એક જાતની વનસ્પતિ (ઔષધના કામની). (૨) એક જાતનું ફળ

**કચનાલ** જુઓ 'કચનાર.[1]'

**કચપ** ન. ઘાસ, ખડ, તૃણ. (૨) પાંદડું, પાન. (૩) શાક-પાન

**કચ-પક્ષ** પું. [સં.] ચોટલો

**કચ-પચ** (કચ્ચ-પચ્ચ) સ્ત્રી. (રવા.] કચ કચ, લવ લવ. (૨) કલબલ, ધીરો ઘોંઘાટ. (૩) ભીડને લીધે થતો કલબલાટ. (લા.) ભાંજગડ. (૫) દલીલ, ચર્ચા. (૬) બોલાચાલી, તક-રાર. (૭) ખટપટ. (૮) છૈયાં-છોકરાં [કરનારું

**કચપચિયું** વિ. [જુઓ 'કચ-પચ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] કચ-પચ

**કચ-પાશ** પુ. [સં.] માથાના વાળનો સમૂહ, ચોટલો

**કચબડું**[1] ન. [જુઓ 'કાચબો' + ગુ. 'ડું' ત.પ્ર.] કાચબાનું હાડકું

**કચબડું**[2] ન. [જુઓ 'કાચું' દ્વારા.] કેરીનું ચીરિયું

**કચબા** સ્ત્રી. કાંચળી, કંચુકી, ચોળી

**કચ-ભાર** પું. [સં.] માથાના મોવાળાનું વજન. (૨) માથાના મોવાળાનો સમૂહ, ચોટલો. (૨) વાળનો વાળેલો અંબોડો

**કચ-ભૂષણ** ન. [સં.] માથાના વાળમાં ભરાવવામાં આવતું તે તે અલંકરણ. (૨) ગોફણો

**કચ-માલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] ચોટલા કે અંબોડામાં ભરાવ-વામાં આવતી ફૂલ-વેણી

**કચમોરા** પુ. અથાણું. (૨) એક જંગલી કડવું ફળ

**કચર** (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કચરવું.'] કચરાયું હોય એવી સ્થિતિ. (૨) શરીરના કોઈ ભાગમાં કચરાવાથી કે બીજા પ્રકારની ઈજા થવાથી ફૂટ ન થતાં દુખાવા સાથે સોજો ચડી આવવો એ [થાય એમ

**કચર-કચર** ક્રિ. વિ. [રવા.] કાચાં ફળ ખાવાથી અવાજ

**કચ(-ચ્ચ)ર-કૂટ** (કચ(-ચ્ચ-)-કૂટય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કચરવું' + 'કૂટવું.'] કચરવું અને કૂટવું એ. (૨) (લા.) મહેનત. (૩) મારામારી, લડાલડી

**કચ(-ચ્ચ)ર-ઘાણ** જુઓ 'કચડ-ઘાણ.'

**કચરડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] 'કચરડ' એવો અવાજ થાય એમ કરવું. (૨) જોરથી કચરવું-દાબવું. (૩) જોરથી બાંધવું

**કચરડાટ** પું., -**ટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કચરડવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] 'કચરડ' એવો અવાજ, વધુ પડતું કચડવાથી થતો અવાજ

**કચર-પચર** વિ. [જુઓ 'કચરવું' + 'પચવું.'] કચરાયેલું, નહિ પચેલું, અપરિપક્વ. (૨) કાચું-કોરું, આચર-કૂચર. (૩) ક્રિ. વિ. બગડેલી તબિયત હોય એમ. (૪) ન. થોડો મંદવાડ

**કચર-પાપડ** પું. [જુઓ 'કચરવું' + 'પાપડ.'] (લા.) કચર-પચર, થોડો મંદવાડ

**કચર-બચર** ન., બ. વ. [જુઓ 'કચ્ચાં-બચ્ચાં.'] કચ્ચાં-બચ્ચાં, નાનાં નાનાં છૈયાં-છોકરાં, વધુ સંખ્યાનાં સંતાન

**કચરબો** પું. હાડકાંના કકડાઓનો ઢગલો

**કચર-ભરક** વિ. [જુઓ 'કાચું' + 'ભરવું.'] કાચું-કોરું, આચર-કૂચર

**કચરવું** જુઓ 'કચડવું.'

**કચરા-કચર,** (-રય), -**રી** જુઓ 'કચડા-કચડ,-ડી.'

**કચરા-પટી(-ટ્ટી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'કચરો' + 'પટ્ટી (-ટ્ટી.'] કચરા-પૂંજાનો ઢગલો. (૨) જ્યાં કચરો નાખવામાં આવે છે તેવો 'મ્યુનિસિપાલિટી'નો ઉકરડો, કચરા-પેટી. [૦નું કારખાનું (રૂ.પ્ર.) 'મ્યુનિસિપાલિટી', નગરપાલિકા, સુધરાઈ-ખાતું]

**કચરા-પટી(-ટ્ટી)-ખાતું** ન. [+જુઓ 'ખાતું.'] સુધરાઈ ખાતાનો એક ભાગ

**કચરા-પેટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કચરો' + 'પેટી.'] સુધરાઈ ખાતા તરફથી કચરો નખાવવા માટે રસ્તાઓના ખાંચામાં રાખવામાં આવતી પેટી. (૨) સુધરાઈનો ઢાંકેલો ઉકરડો

**કચરાવવું, કચરાવું** જુઓ 'કચડવું'-'કચરવું'માં.

**કચરિયું** ન. [જુઓ 'કચરવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] અડધા પીલેલા તલનો તેલભર્યો લોંદો. (૨) લોંદા જેવો પદાર્થ. (૩) કચુંબર, કટકા-બટકા. (૪) કેરીનો આંબેલો છૂંદો. (૨) (લા.) માર   [કસ્તર

**કચરું** ન. [સં. कच्चरक- > પ્રા. कच्चरअ-] નકામો કચરો,

**કચરો** પું. [સં. कच्चरक- > પ્રા. कच्चरअ-] મલિન-ગંદો પદાર્થ. નકામો ફેંકી દેવા જેવો પદાર્થ. (૨) (લા.) ખરાબમાં ખરાબ માણસ, ગામનો ઉતાર. [-રાની ટોપલીને સ્વાધીન કરવું (રૂ.પ્ર.) તુચ્છ ગણી રદ કરવું. -રે કચરો વધે (રૂ.પ્ર.) પૈસો પૈસાને ખેંચે. ૦ કાઢવો (રૂ.પ્ર.) વ્યવસ્થા કરવી. (૨) ખરાબ માણસને દૂર કરવો]

**કચરો-છાવરિયો** વિ., પું. [જુઓ 'કચરો' + 'છાવરવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] (લા.) ટેકો ટાળવાવાળો, રટણપટણ કરે એવો (માણસ)   [કચાં-બચાં, નાનાં નાનાં ઘણાં સંતાન

**કચરો-ડબરો** પું., બ. વ. [જુઓ 'કચરો' + 'ડબરો.'] (લા.)

**કચરો-દબરો** પું. જમીનનો સપાટ નહિ તેવો પ્રદેશ

**કચરો-પૂંજો** પું. [જુઓ 'કચરો' + 'પૂંજો', બેઉ સમાનાર્થ] નકામા અને નાખી દેવા જેવા પદાર્થ, સર્વસામાન્ય કચરો

**કચર્યો-કચર** (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કચરવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ. અને દ્વિર્ભાવ] જુઓ 'કચરા-કચર.'

**કચ-લટ** સ્ત્રી. [સં.+જુઓ 'લટ.'] વાળની પૂણી, થોડા વાળની સેર. (૨) વેણી, ચોટલો   [વાવવામાં કામ લાગતું)

**કચલો** પું. પહાડમાં થતું એક ઝાડ (રસ્તાની બંને બાજુ

**કચલોટ** સ્ત્રી. [અં.] સિત્તેરેક ફૂટ લાંબું અને બાવનેક ફૂટ પહોળું એક દરિયાઈ પ્રાણી (વ્હેઇલની જાતનું)

**કચવવું** સ.ક્રિ. કોચવવું, દિલ દૂખવવું, નારાજ કરવું. **કચવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કચવાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કચવાટ** પું. [જુઓ 'કચવવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] દિલ ઊંચું થવું એ, મનદુઃખ, ખિન્નતા. (૨) ગભરાટ. (૩) ચીડ, રીસ. (૪) (લા.) જિદ્દ, માથાકૂટ, કચકચાટ

**કચવાટિયું** વિ. [+ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] કચવાટ કરનારું

**કચવાણ** ન. [જુઓ 'કચવવું' + ગુ. 'આણ' કૃ. પ્ર.] કચવાટ. (૨) ગભરામણ, અમૂંઝણ. (૩) (લા.) ભેળસેળ, ખરાબી. (૪) મુસીબત

**કચવારો** પું. નાનાં નાનાં બાળકો, કચાં-બચાં

**કચવાવવું, કચવાવું** જુઓ 'કચવવું'માં.

**કચવું** વિ. [જુઓ 'કાચું.'] (લા.) સફાઈ વિનાનું, મેલું, ગંદું. (૨) સેળભેળવાળું, ગડબડિયું. (૩) નુકસાન થયું હોય તેવું. (૪) ગભરાયેલું

**કચ-સમૂહ** પું. [સં.] માથાના વાળનો જથ્થો. (૨) ચોટલો

**કચાકચ** (-ચ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'કચ-કચ.'

**કચાકચિ** વિ. [સં.] એકબીજાના વાળ પકડીને થયેલું. (૨) (લા.) ન. તુમુલ, દારુણ યુદ્ધ

**કચાકચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કચાકચ' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કચાકચ. (૨) (લા.) સંભોગની ક્રિયા. (૩) સંભોગની ક્રિયા વખતે થતો અવાજ   [ભાગ

**કચાગ્ર** ન. [સં. कच + अग्र] માથાના મોવાળાનો આગલો

**કચાટ** પું. જુઓ 'કચવાટ.'

**કચાટિયું** વિ. [જુઓ 'કચાટ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કચાટ કરનારું   [કર સ્વપ્ન. (૩) ઓથાર

**કચારો** પું. ગભરાટમાં નાખે તેવી અસર. (૨) નઠારું ભયં-

**ક-ચાલ[1]** પું. [સં. कु + જુઓ 'ચાલ.[1]'] ખોટો રિવાજ

**ક-ચાલ[2]** (-લ્ય) સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'ચાલ.[2]'] ખરાબ ચાલચલગત, નઠારી રીતભાત, બદચાલ. (૨) કુ-ટેવ

**ક-ચાલો** પું. [જુઓ 'ક-ચાલ[1]' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ખરાબ ચાલ, કુ-રિવાજ. (૨) અમુક વસ્તુ વગર ન ચાલે એવી સ્થિતિ, અનિવાર્ય-તા

**કચાવડી** ન. અળવી જેવું એક કંદ

**કચાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાચું' + ગુ. 'આશ' ત. પ્ર.] કાચાપણું, અપક્વતા. (૨) કસર, ન્યૂનતા, કમી, ઊણપ. (૩) ખામી, ખોટ

**કચાં-પ(-બ)ચાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'કાચું' + 'બચ્ચું.'] નાનાં નાનાં સંતાન, બાળબચ્ચાં

**ક-ચિત્રું** વિ. [સં. कु-चित्र + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.) ચૂંથાઈ ગયેલું. (૨) સેળભેળ. (૩) ગંદું

**કચિયર** વિ. [જુઓ 'કાચું' + સં. °गृह > પ્રા. °घर > °યર] ગારમાટીનું, કાચી બાંધણીનું (ઘર)

**કચિયલ** વિ. [જુઓ 'કાચું' + ગુ. 'ઇયલ' ત.પ્ર.] કાચી ઈંટો અને ગારાથી ચણેલું   [ભીડ, ગિરદી

**કચિયાણ** પું. [રવા.] અવાજ, ઘોંઘાટ. (૨) ન. કચડાકચડી,

**કચિયારું[1]** વિ. [જુઓ 'કાચું' + ગુ. 'ઇયું' + 'આરું' ત.પ્ર.] કાચું અને અપરિપૂર્ણ, કચાશવાળું

**કચિયારું[2]** વિ. [જુઓ 'કચિયું' + ગુ. 'સ્વાર્થે 'આરું' ત. પ્ર.] કચ કરનારું, રમતમાં ઝઘડો કરનારું

**કચિયારો[1]** વિ. [જુઓ કચિયારું[1]] ઉછેરવાં પડે તેવાં નાનાં નાનાં કચાં-બચાં. (૨) કાચાં ફળ. (૩) કાચી હાલત. (૪) કાચી ઈંટોનો જથ્થો

**કચિયારો[2]** પું. [જુઓ 'કચિયારું.[2]'] જુઓ 'કચકચાટ.'

**કચિયાળું** વિ. [જુઓ 'કચિયું[1]' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] જુઓ 'કચિયું.[1]'

**કચિયું[1]** વિ. [જુઓ 'કચ[2]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કચ કરનારું, રમતમાં ઝઘડો કરનારું. (૩) માથાકૂટ કરનારું. (૪) હઠીલું, જિદ્દી

**કચિયું[2]** ન. કાચકીનું ફળ, કાચકું

**કચી** સ્ત્રી. જુઓ 'કચ.[2]'   [મણકો

**કચી(-ચૂ)કો** પું. આંબલીનો ઠળિયો, આંબલિયો. (૨

**કચીર** ન. માટીનું કામ

**કચુરી** સ્ત્રી. આસમાની ફૂલોવાળો એક સુંદર છોડ

**કચુંબર** (-રય) સ્ત્રી., ન. [હિં. 'કચૂમર'] નાની અને પાતળી ચીરીઓ અથવા કટકીઓ, ઝીણા ઝીણા ટુકડા. (૨) એવી ચીરીઓનું કરેલું તાજું અથાણું. (૩) (લા.) ગેર-સમજ. (૪) ગરબડ-ગોટો. (૫) કચાં બચાં. [૦ કરી ના-(-નાં)ખવી (રૂ. પ્ર.) સખત માર મારવો. ૦ થવું (રૂ. પ્ર.) ભાંગીને છૂંદાઈ જવું. ૦ નીકળવી.(રૂ. પ્ર.) છૂંદો થઈ જવો]

**કચૂકો** જુઓ 'કચીકો.'

**કચૂડ, ૦ કચૂડ** ક્રિ.વિ. [રવા., દ્વિર્ભાવથી] હિંડોળા વગેરેનાં કડાંનો ઝૂલવાથી થતો અવાજ

**કચૂડિયું** વિ. [જુઓ 'કચૂડ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] 'કચૂડ કચૂડ' અવાજ કરતું [હિંડોળો, ઝૂલો

**કચૂડો** પું. [જુઓ 'કચૂડ' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] હીંચકો,

**કચૂમર** (-રય) સ્ત્રી. [હિં.] જુઓ 'કચુંબર.'

**કચૂ(-ચો)રો** પું. [સં. कचूरक > પ્રા. कच्चूरअ-] કોંકણ તરફ થતું એક પ્રકારનું ઝાડ, ઝેરકોચલાનું ઝાડ. (૨) કપૂરકાચલી જેવું એક સુગંધી દ્રવ્ય

**કચૂંદવું** સ. ક્રિ. [રવા.] અંદર પાણી નાખીને ચોળવું. (૨) ગૂંદવું, મસળવું. (૩) (લા.) ગંદું કરવું, બગાડવું. કચૂંદાવું કર્મણિ., ક્રિ. કચૂંદાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**કચૂંદાવવું, કચૂંદાવું** જુઓ 'કચૂંદવું'માં.

**કચેરી** સ્ત્રી. [હિં. 'કચહરી'] કાર્યાલય, દફતર, 'ઑફિસ.' (૨) રાજદરબાર કે વહીવટી સત્તાધારીનું સ્થાન. (૩) અદાલત, 'કોર્ટ.' [૦એ ચડ(-ઢ)વું (રૂ.પ્ર.) ફરિયાદ કરવી, દાવો માંડવો. ૦ બેસવું (-બેસવું) (રૂ. પ્ર.) કચેરી નજીક બેસી દાવા વગેરે લખી આપવાનો ધંધો કરવો. ૦ના કુત્તા (રૂ. પ્ર.) જ્યાં અમલ ચાલતો હોય ત્યાં અંધારું, અહંકારી અમલદારો. ૦માં કચરો (રૂ. પ્ર.) ગેરવહીવટ]

**કચેરી-મકાન** ન. [જુઓ 'કચેરી' + 'મકાન.'] વહીવટી મકાન, 'ઍડ્મિનિસ્ટ્રેટિવ બિલ્ડિંગ'

**કચેરી-મહેકમ** (-મેઃકમ) ન. [જુઓ 'કચેરી' + 'મહેકમ.'] કચેરીની વ્યવસ્થા, 'ઑફિસ એસ્ટાબ્લિશમેન્ટ'

**કચો** પું. કલપેન લાલપેન મેથિયો સાજડ આંબો હળદરવો ખેર અને બાવળ એવાં જંગલી લાકડાની જાત

**ક-ચોખું** વિ. [સં. कु + જુઓ 'ચોખ્ખું.'] ચોખ્ખું કર્યા વગરનું, અશુદ્ધ. (૨) ભેળસેળવાળું. (૩) કાંકરીવાળું

**કચોરી** સ્ત્રી. [હિં. 'કચૌરી'] આટાના વણેલા પડમાં બાફેલા તુવેરા વગેરે ઘાલી વાળી તળીને કરવામાં આવતી ખાવાની વાની

**કચોરો** જુઓ 'કચૂરો.'

**કચોલડું** ન. [જુઓ 'કચોળું' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] માથામાં નાખવાનું તેલ કાઢવાનું નાનું પ્યાલું, ચલાણું. (૨) કંકુ પલાળવાની પ્યાલી, પીંગાણી

**કચોળાવું** (કચોળા-) અ. ક્રિ. [જુઓ 'કચોળું.' ના. ધા.] (લા.) ઊભરાઈ જવું, છલોછલ થઈ જવું

**કચોળું** ન. [દે. પ્રા. कच्चोलअ-] કૂંડા ઘાટનું નાનું પ્યાલું. (૨) ચલાણું

**કચ્ચડ(-ર)ઘાણ** જુઓ 'કચડ-ઘાણ.'

**કચ્ચર** પું., (-રય) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**કચ્ચર-કૂટ** (-ટય) જુઓ 'કચર-કૂટ.'

**કચ્ચર-ઘાણ** જુઓ 'કચડ-ઘાણ.'

**કચ્ચાઈ** સ્ત્રી. [હિં. 'કચ્ચા' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] કાચા-પણું, કચાશ. (૨) (વા.) બિન-અનુભવીપણું

**કચ્ચું** ન. જુઓ 'કચી(-ચૂ)કો.'

**કચ્છ^૧** પું. [સં.] પાણીવાળો પ્રદેશ, અનૂપ. (૨) એ નામનો ગુજરાત રાજ્યમાં સૌરાષ્ટ્રના ઉત્તરે કચ્છના અખાત ઉપરનો દ્વીપકલ્પ. (સંજ્ઞા.)

**કચ્છ^૨** પું. [સં. कक्ष > પ્રા. कच्छ તત્સમ] કચ્છો, લંગોટ. (૨) ધોતિયાના બેઉ છેડા પીઠ ઉપર ખોસવામાં આવે એ, કછોટો, કાછોટો

**કચ્છપ^૧** પું. [સં.] કાચબો

**કચ્છપ^૨** પું. [સં. कश्यप] કશ્યપ નામનો એક પૌરાણિક ઋષિ. (સંજ્ઞા.) [પુત્ર—સૂર્ય

**કચ્છપ-તન** પું. [સં. कश्यप-तनय] કશ્યપ ઋષિનો

**કચ્છપ-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન., પું. [સં., ન.] ગંધક અને અભ્રક-નું મારણ કરવાના કામ માટેનું એક જલયંત્ર (કાચબા-ના ઘાટનું) [સૂર્ય, કચ્છપ-તન

**કચ્છપ-સુત** પું. [સં. कश्यप-सुत] કશ્યપ ઋષિનો પુત્ર-

**કચ્છપાવતાર** પું. [સં. कच्छप+अवतार] પૌરાણિક રીતે વિષ્ણુના દસ અવતારોમાંનો બીજો કૂર્મનો—કાચબાનો અવતાર, કચ્છપાવતાર

**કચ્છપાસન** ન. [સં. कच्छप + आसन] યોગનું એ નામનું એક આસન. (યોગ.) [જાતનું તંતુ-વાદ્ય, નાની વીણા

**કચ્છપી** સ્ત્રી. [સં.] કાચબાની માદા, કાચબી. (૨) એ

**કચ્છ-ભૂમિ** સ્ત્રી. [સં.] પાણીના ભરાવવાળો પ્રદેશ, 'માર્શ-લૅન્ડ' [એક જાતનું તંતુ-વાદ્ય

**કચ્છ(-છ,-છ્છ)વો** પું. [સં. कच्छप-क- > પ્રા. कच्छवअ-]

**કચ્છાવતાર** પું. [સં. कच्छपावतार] જુઓ 'કચ્છપાવતાર.'

**કચ્છી** વિ. [સં. + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કચ્છ દેશને લગતું, કચ્છનું. (૨) સ્ત્રી. સિંધીના કુળની કચ્છની બોલી. [૦ ઢગો (રૂ. પ્ર.) મૂર્ખ] [(૨) લંગોટ

**કચ્છો^૧** પું. [સં. कक्षक- > પ્રા कच्छअ-] કછોટો, લાંગ.

**કચ્છો^૨** પું. [સં. कच्छक- > પ્રા कच्छअ-] એક જાતની માછલી [પ્રદેશ. (પદ્યમાં.)

**કછડો** પું. [સં. कच्छ + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કચ્છ

**કછની** સ્ત્રી. [સં. कक्ष > कच्छ-ના વિકાસમાં] સાથળથી સહેજ નીચે પહોંચે તેવી ચડ્ડી, કાછની

**કછ-મછ** પું. મુશ્કેલી [કપડાનો બગલમાં આવતો ભાગ

**કછરાટી** સ્ત્રી. [સં. कक्षा > પ્રા. कच्छा દ્વારા] પહેરવાના

**કછલાડી** સ્ત્રી. [સં. कक्षा > પ્રા. कच्छाનો વિકાસ] બગલમાં થતું ગૂમડું કે ગાંઠ, બાંબલાઈ

**કછલું** વિ. હલકું નીચ. (૨) દુષ્ટ, દુઃખદાયક

**કછવું^૧** સ. ક્રિ. [જુઓ 'કચ્છો,'-ના. ધા.] કછોટો મારવો,

કાછડો મારવો, કાછડી વાળવી

**કછવું[2]** વિ. સપાટ નહિ તેવું, ખાડાખડબાવાળું, ઢેકાઢળિયાવાળું [-વા કાબર (રૂ. પ્ર.) જમીનનો સપાટ નહિ તેવો પ્રદેશ, કચરો-દબરો]

**કછવો** જુઓ 'કચ્છવો.'

**કછારવું** સ. ક્રિ. ધોવું. **કછારાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કછારાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કછારાવવું, કછારાવું** જુઓ 'કછારવું'માં.

**કછાલો** પુ. દીવાલનો ખૂણો

**ક-છાંયો** પું. [સં. कु-च्छायक- > પ્રા. कु-च्छायअ-] ખરાબ ગણાતો છાંયડો. (૨) બાવળનો છાંયડો

**કછિયારો** પું સાખ પાડતો હોય તેવો આંબો

**કછોટ** પું. [સં. कक्षा- > પ્રા. कच्छा ઉપરથી સં. कच्छाटिका, कच्छोटिका શબ્દો સંસ્કૃતીકરણ પામ્યા છે.] જુઓ 'કછોટો.'

**કછોટા-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [જુઓ 'કછોટો' + ફા. 'બન્દ્.'] (લા.) કડક બ્રહ્મચર્ય પાળનાર (પુરુષ)

**કછોટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કછોટ' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય; દે. પ્રા. कच्छोटी, कच्छट्टी] નાનો કછોટ, લંગોટી

**કછોટી-બંધ** (-બન્ધ) [+ ફા. 'બન્દ્'] જુઓ 'કછોટા-બંધ.'

**કછોટો** પું. [સં. कक्षा > પ્રા. कच्छामांथी कच्छाटिका, कच्छोटिका સંસ્કૃતીકરણ થયા પછી; છતાં દે. પ્રા. कच्छाटी, कच्छट्टी પણ] ધોતિયું સાડી વગેરેના છેડાને લાંગવાળી કેડ પાછળ ખોસવા એ, કાછડો. (૨) લંગોટ

**ક-છોરુ(-રું)** ન. [સં. कु + જુઓ 'છોરુ,-રું.'] ખરાબ છોકરું, કુ-સંતાન

**કછ્છવો** જુઓ 'કચ્છવો.'

**કજક** સ્ત્રી. [ફા.] હાથીને દાબમાં રાખવાનું હથિયાર, અંકુશ, આર

**ક-જકડ** વિ. [સં. कु + જુઓ 'જકડવું.'] ખરાબ રીતે જકડાયેલું, છૂટી ન શકે તેવું. (૨) બરડ

**ક-જગા(-ગ્યા)** સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'જગા, -ગ્યા'.] ખરાબ જગ્યા. (૨) મર્મસ્થાન, ગુહ્યસ્થાન

**કજડિયું** વિ. [જુઓ 'કજાડું' ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] કજાડું, કજિયાખોર, ટંટાખોર

**કજ-નજર** વિ. [સં. कु + અર. 'નઝર્.'] ગુસ્સાને લીધે ભવાં ચઢાવતું. (૨) (લા.) અદેખું

**કજરડી** સ્ત્રી. શ્રાવણ સુદિ ત્રીજના દિવસે કન્યાઓએ કરવાનું ગોરનું વ્રત

**કજરી** સ્ત્રી. એક જાતનું ધાન્ય. (૨) ખમાચ થાટનો એક રાગ. (સંગીત.) [૦ ખેલવી (રૂ.પ્ર.) હોડીને ચક્કર ફેરવવી]

**કજલ** સ્ત્રી. રચના, યોજના. (૨) કરામત, તદબીર, યુક્તિ. (૩) સોગઠાની એક પ્રકારની રમત

**કજલો** પું. કપિંજલ નામનું એક પંખી. (૨) તેતર

**કજળ(-ળા)વું** અ. ક્રિ. [સં कज्जल ઉપરથી ગુ. 'કાજળ,'-ના. ધા.] અંગારાનું ઠરી જવું, ઓલવાઈ જવું. (૨) ઝાંખું પડી જવું. (૩) (લા.) મોળું પડવું. (૪) ગૂંગળાવું. **કજળાવવું[1]** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કજળાવવું,[1] કજળાવું[1]** જુઓ 'કજળવું'માં.

**કજળાવવું[2], કજળાવું[2]** જુઓ 'કાજળવું'માં.

**કજળી** સ્ત્રી. [સં. कज्जलिका > પ્રા. कज्जलिआ] પારા અને ગંધકને ઘૂંટી કરેલું મિશ્રણ

**કજા[1]** સ્ત્રી. યુક્તિ, તદબીર. (૨) લુચ્ચાઈ. (૩) કચવાટ. (૪) જુલમ. (૫) કજિયો. (૬) નુકસાન, ઈજા

**કજા[2]** સ્ત્રી. [અર.] કિસ્મત. (૨) આફત. (૩) મોત. (૪) (લા.) અશુભની આશંકા

**કજાક** પું. [તુર્કી. 'કઝ્ઝાક્'] લુટારો

**કજાકી** સ્ત્રી. [તુર્કી. કઝ્ઝાકી] લુટારાપણું. (૨) છળ, કપટ

**કજા-ગરું[1]** વિ. [જુઓ 'કજા[1]' + ફા. 'ગર' પ્ર. + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] યુક્તિ કરનારું, યુક્તિબાજ

**કજા-ગરું[2]** વિ. [જુઓ 'કજા[2]' + ફા. 'ગર' પ્ર. + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નુકસાન કરનારું. (૨) મૃત્યુ ઉપજાવે તેવું

**કજાડ, -ડું** વિ. સીધી રીતે નહિ ચાલનારું, અકોણું, (૨) કજિયાખોર, તોફાની. (૩) મુશ્કેલીથી ભરેલું, પહોંચતાં તકલીફ પડે તેવું. (૪) (લા.) વાવેતર ન કરી શકાય તેવું

**ક-જાત** (-ત્ય) વિ. [સં. कु-जाति] હલકા કુટુંબનું, નીચ જાતિનું. (૨) (લા.) અવિવેકી, ઉદ્ધત. (૩) નઠારું, દુર્ગુણી

**કજા-રેજા** સ્ત્રી. [અર.] પરમેશ્વરની મરજી. (૨) અકસ્માત્ થયેલું મૃત્યુ. (૩) મૃત્યુ સામાન્ય

**કજારી** સ્ત્રી. કાજળ પાડવાનું માટીનું પાછળ ટોચકાવાળું મોઢું કોડિયું

**કજાવો** પું. ઊંટનું પલાણ

**કજિયા-કટકટ** (-કટ્યકટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કજિયો'+'કટ કટ.'] ટંટો, વઢવાડ, તકરાર

**કજિયા-કંકાસ** (-કઙ્કાસ) પું., બ.વ. [જુઓ 'કજિયો' + 'કંકાસ'-બંને બ.વ.માં] ટંટો-ફિસાદ, ભારે ઝઘડો

**કજિયા-ખોર** વિ. [જુઓ 'કજિયો' + ફા. પ્રત્યય] કજિયો કરવાની ટેવવાળું, કજિયાળું, તકરારી. (૨) મસ્તીખોર, તોફાની

**કજિયાખોરી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] કજિયો કરવાની ટેવ, કંકાસિયા-વેડા, તકરારી સ્વભાવ

**કજિયા-દલાલ** પું [જુઓ 'કજિયો' + 'દલાલ.'] કજિયો-કંકાસ કરાવી પોતાનો સ્વાર્થ સાધનાર માણસ. (૩) (લા.) વકીલ (તિરસ્કારના અર્થમાં)

**કજિયા-દલાલી** સ્ત્રી. [ + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] કજિયા-દલાલની પ્રક્રિયા

**કજિયા-રજિયા** પું., બ.વ. [જુઓ 'કજિયા'નો દ્વિર્ભાવ.] કજિયા-કંકાસ, ટંટો-ફિસાદ

**કજિયારી** સ્ત્રી. એક જાતનું ઝાડ, કટ-ગૂંદી. (૨) એ નામનો એક છોડ પણ

**કજિયાળું** વિ. [જુઓ 'કજિયો' + ગુ. 'આળું' ત.પ્ર.] કજિયો કરવાની ટેવવાળું, કજિયા-ખોર

**કજિયો** પું. [અર. કઝિયહ્] તકરાર, ટંટો, કંકાસ, ઝઘડો. (૨) ઇન્સાફ માટેની ફરિયાદ. [-યાનું(-નો) **કાલબૂત,-યાનો પાયો** (રૂ.પ્ર.) કજિયાનું મૂળ કારણ. (૨) કજિયાની સાક્ષાત્ મૂર્તિ-રૂપ. **-યાનું ઘર** (રૂ. પ્ર.) વારંવાર કજિયો કરનારું, બહુ કજિયાખોર- **-યાનું ઝાડ** (રૂ. પ્ર.) તકરારનું મૂળ. (૨) હંમેશાં તકરાર કરવાના સ્વભાવનું. **-યાનું મોં કાળું** (-મોંઃ-) (રૂ.પ્ર.) કજિયામાંથી નઠારું જ પરિણામ આવે. **૦ઓપ(-હો)લવવો,** (-ઓઃલવવો), **૦ ઠારવો, ૦પતાવવો, ૦ માંડી વાળવો** (રૂ.પ્ર.) થયેલા ઝઘડાનું સમાધાન કરવું. **૦ માંડવો** (રૂ.પ્ર.) અદાલતમાં દાવો દાખલ કરવો. **૦ વેચાતો લેવો** (રૂ.પ્ર.) પારકો ઝઘડો વહોરી લેવો. **૦ સળગવો** (રૂ.પ્ર.) તકરાર-ઝઘડાની શરૂઆત થવી. **૦ સળગાવવો** (રૂ.પ્ર.) લડાઈ શરૂ કરવી, તકરાર શરૂ કરવી. **ઉછીનો કજિયો** (રૂ.પ્ર.) વહોરી લીધેલ પારકી તકરાર]

**કજી** સ્ત્રી. [ફા.] વેર, દુશ્મનાવટ. (૨) વાંકાપણું, આડાઈ. (૩) એબ, દોષ

**કજુરો, -રી** સ્ત્રી. એક પ્રકારની ઉત્તમ જાતની માછલી

**કજો-કાવિશ** વિ. વાંકુંચૂકું [(૨) કુ-સમય, કુ-વખત

**કુ-જોગ** પું. [સં. कु-योग] ખરાબ સંયોગ, ખરાબ પરિસ્થિતિ.

**કુ-જોડ**[1] (-ડ્ય) સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'જોડ.'] અઘટિત જોડી, ઉંમર વચ્ચે મોટા તફાવતવાળાં પતિ-પત્ની, કજોડું

**કુ-જોડ**[2] વિ. [સં. कु + જુઓ 'જોડવું.'] અસમાન, અણુસરખું, જોડી ન જામે તેવું

**કુ-જોડ**[3] જુઓ 'કજાડ.'

**કુ-જોડું** ન. [સં. कु + જુઓ 'જોડું.'] ઉમર ઉપરાંત સ્વભાવ રૂપ વગેરેમાં સમાન ન હોય તેવાં પતિ-પત્ની, કજોડ

**કુ-જોર** ન. [સં. कु + જુઓ 'જોર.'] ખોટું જોર, ન દેવાના પ્રકારનું જોર, અણછાજતું બતાવાતું બળ. (૨) વિ. જોર વિનાનું, નબળું

**કુ-જોરી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] નબળું, તાકાત વિનાનું

**કુ-જોરું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] ખોટું જોર કરનારું. (૨) નબળું, કમ-જોર [કસ્તરવાળો ભાગ

**કજોસણ** ન. દળવા માટે દળણું તૈયાર કરતાં વધેલો કાંકરી-

**કજ્જલ** ન. [સં.] મેસ. (૨) આંજવાની મેસ, કાજળ, આંજણ [વાળું થયેલું. (૨) (લા.) કાળા રંગનું

**કજ્જલિત** વિ. [સં.] કાળું મેસના રૂપમાં કરેલું, કાજળ-

**કજ્જલી** સ્ત્રી. [સં.] ગંધક અને પારાનું કરેલું મિશ્રણ. (૨) એક જાતની માછલી

**કજ્જલી-ગૌરીવ્રત** ન. [સં.] શ્રાવણ વદિ ત્રીજને દિવસે કરવામાં આવતું હિંદુ સ્ત્રીઓનું એક વ્રત. (સંજ્ઞા.)

**કટ**[1] (-ટ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] બાળકો વચ્ચેની કામચલાઉ શત્રુતા, કટ્ટી, કિટ્ટા

**કટ**[2] ક્રિ. વિ. [રવા.] 'કટ' એવો અવાજ થતો હોય એમ. [**૦ દઈને, ૦ લઈને** (રૂ.પ્ર.) 'કટ' એવા અવાજથી]

**કટ**[3] પું. [અં.] કાપ. (૨) વેતરવાની રીત

**કટક** ન. [સં.] કડું, વલય, 'આર્મલેટ'. (૨) સૈન્ય, લશ્કર. (૩) લશ્કરી છાવણી. **૦ના ઘોડા** (રૂ.પ્ર.) દુઃખ ઉપર દુઃખ. **૦ના ભાગનું** (રૂ.પ્ર.) લશ્કરમાં ભરતી કરવા જેવું (વખાણમાં). **કીડી ઉપર કટક** (રૂ. પ્ર.) નજીવી બાબતને માટે મોટી ધાંધલ કરવી એ, નાની વાતને બહુ મોટું સ્વરૂપ આપવું એ]

**કટ-કટ**(કટ્ય-કટ્ય) સ્ત્રી [રવા.] કંટાળા-ભર્યો અવાજ. (૨) દાંતની કચકચાટી. (૩) (લા.) ટક ટક, ચિડવણી. (૪) ક્રિ. વિ. 'કટ કટ' એવો અવાજ થાય એમ

**કટકટવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'કટ કટ' એવો અવાજ થવો. **કટ-કટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [ટકટકાટ

**કટકટાક** પું. [રવા.] 'કટ કટ' એવો અવાજ. (૨) કટકટાટ,

**કટકટાટ** પું. [જુઓ 'કટકટવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] 'કટ કટ' એવો અવાજ. (૨) ટકટકાટ, ટોકવું એ, ટોકણી

**કટકટારો** પું. [જુઓ 'કટકટવું' + ગુ. 'આરો' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'કટકટાટ.'

**કટકટાવવું** જુઓ 'કકટવું.' (૨) દાંત કચકચાવવા. (૩) ઢોરને જલદીથી હાંકવાં

**કટકટિયું** વિ. [જુઓ 'કટકટ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કટકટ કરનારું, ટકટકિયું. (૨) તકરારી, કજિયાખોર. (૩) પાજી, લુચ્ચું

**કટક-ડું** ન. [સં. + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કટક, સેના, લશ્કર. (પદ્યમાં.) (૨) વિ. ઝઘડો કરવાના સ્વભાવનું, લડકણું

**કટકણું** વિ. [જુઓ 'કટકવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] તરત બટકી જાય તેવું, બટકણું, બરડ [દળ, સેના

**કટક-દલ**(-ળ) ન. [સં., સમાનાર્થનો દ્વિર્ભાવ] કટક,

**કટક-બટક** ન. [જુઓ 'કટકો' + 'બટકો.'] કટકો-બટકો ખાઈ લેવો એ, થોડું ઉતાવળે ખાઈ લેવું એ. (૨) નાસ્તો, ઠૂંગો

**કટક-મુખ** ન. [સં.] સૈન્યનો મોખરો, સેનાનો આગલી હરોળનો ભાગ. (૨) અઠ્ઠાવીસ પ્રકારના અભિનયોમાંનો એક. (નાટ્ય.)

**કટકવું, ૦બટકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] બટકવું, (ડાળીઓનું), તૂટી પડવું, વચ્ચેથી ભાંગી પડવું ('કટ' અવાજ સાથે). **કટકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [સૈન્ય, લશ્કર. (પદ્યમાં.)

**કટકાઈ** સ્ત્રી. [સં. + ગુ. 'આઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કટક, સેના,

**કટકા-બૂકલા** પું., બ. વ. [જુઓ 'કટકો,' દ્વિર્ભાવ.] ટુકડે-ટુકડા થઈ જવા એ, વિનાશ

**કટકાયું** ન. ઘમંડ. અકડાઈ, અક્કડબાજપણું. (૨) કરડાકી. (૩) મર્મવચન, વક્રોક્તિ, વ્યાજસ્તુતિ

**કટકાવવું** જુઓ 'કટકવું'માં.

**કટકિયાલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એક જાતનો કઠણ વેલો

**કટકિયું**[1] વિ. [સં. कटक + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] લશ્કરને લગતું [કટકી બટકી પડે તેવું, બરડ

**કટકિયું**[2] વિ. [જુઓ 'કટકવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.]

**કટકિયું**[3] ન. [જુઓ 'કટકું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] થોડા ભાગમાં કરેલું નાનું છાપરું. (૨) મોટા મકાનના ધાબા ઉપર એક ભાગમાં કરેલો નાનો ઓરડો, કટકું

**કટકિયો** પું. [સં. कटक + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] સૈનિક, યોદ્ધો, લડવૈયો. (૨) સૈન્યનાં કામકાજ કરનાર તેમજ દાણાપાણી પૂરાં પાડનાર તે તે માણસ. (૩) હેમકંદ (છોડ)

**કટકી**[1] સ્ત્રી. [સં. कटक ન.] સેના, લશ્કર. (પદ્યમાં.)

**કટકી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ કટકો + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] તદ્દન નાનો ટુકડો. (૨) સોગઠી, કાંકરી. [**૦ કરવી** (રૂ. પ્ર.) ખાયકી કરવી–ખાવી]

**કટકું** ન. [જુઓ કટકો.'] નાનો ટુકડો. (૨) નાનું ખેતર (૩) મકાનના ધાબા ઉપરનો એકાદ ખૂણાનો નાનો ઓરડો, કટકિયું [(૨) કટક–બટક

**કટકું-બટકું** ન. [જુઓ 'કટકું' + 'બટકું.'] નાનો ટુકડો.

**કટકો** પું. [રવા., 'કટ' એવા અવાજથી તૂટી છૂટો પડતો હોવાથી] ટુકડો, કકડો, થોડો ખંડિત ભાગ

**કટકો-ક** વિ. [જુઓ 'કટકો' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કટકા જેવડું, થોડુંક

**કટકો-બચકો** પું. [ જુઓ 'કટકો'નો દ્વિર્ભાવ.], **કટકો-બટકો** પું. [ + જુઓ 'બટકો.'] જુઓ 'કટકું-બટકું.'

**કટકોર** ન. [જુઓ 'કટકો' દ્વારા.] કટકો-બટકો

**કટખોર** ન. એક જાતનું પક્ષી

**કટ-ગર** ન. [ સં. काष्ठ-गृह > પ્રા. कट्ठ-घर ] લાકડાનું પાંજરું [પ્રકાર, જંગલી ગૂંદી

**કટ(-ઠ)-ગૂંદી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ગૂંદી.'] ગૂંદીના ઝાડનો એક

**કટ(-ઠ)-ગૂંદો** પું. [+ જુઓ 'ગૂંદો.'] ગૂંદાના ઝાડનો એક પ્રકાર, જંગલી ગૂંદો, અથાણાં કરવામાં કામ ન લાગે તેવાં નાનાં નાનાં ગૂંદાં આપનારો ગૂંદો

**કટ-ગ્લાસ** પું. [અં.] નકશીવાળો જાડો કાચ

**કટ-છાલી** સ્ત્રી. મલાઈ ઉતારી લીધેલા દૂધના દહીંમાંથી બનાવેલી છાસ

**કટ-પકડ** ન., (-ડય) સ્ત્રી. [ સં. कृत > પ્રા. कट्ट + જુઓ 'પકડવું.'] કાપવા અને પકડવાનું સોની વગેરેનું એક ઓજાર

**કટ-પીસ** પું. [અં.] કાપડ વણતી વખતે નુકસાની પામેલા તાકામાંથી સારા સારા કાપી લીધેલા ટુકડા, કાપડના નુકસાનીવાળા ટુકડા

**કટફલ** ન. [ સં. कटफल ] કાયફળ (વનસ્પતિનું એક ફળ)

**કટ-બાજી** સ્ત્રી. [ અં. + જુઓ 'બાજી.'] ગંજીફાની કોઈ જાત કપાઈ જતાં નવો હુકમ થાય એવી રમત

**કટ-બાવળ** પું. [ + જુઓ 'બાવળ.'] બાવળની બહુ ન વધતી એક જાત, બેઠી બાવલડી

**કટર**[1] ન., (-રય) સ્ત્રી. [ સં. कटीर પું., ન.] તાડ કે ખજૂરીના થડને વચ્ચેથી કોરીને બનાવવામાં આવતી હોડી

**કટર**[2] વિ. [અં.] કાતરનાર, વેતરનાર. (૨) ન., સ્ત્રી. કાપવાની મોટી કાતર

**કટર-ચૂલી** સ્ત્રી. પાણીમાં ઊગતો એક છોડ

**કટર-પટર** ન. [રવા.] નાની અને પરચૂરણ ચીજો

**કટલ(-લે)રી** સ્ત્રી. [અં.] સૂડી ચાકુ કાતર વગેરે લોખંડનો સામાન. (૨) (ભારતમાં) સર્વ-સામાન્ય લોકોને મોજશોખ તેમજ નિત્યની જરૂરી સાધન-સામગ્રી [તલવાર

**કટલાસ** સ્ત્રી. સ્ત્રી. [અં.] મોટે ભાગે ખલાસીઓ રાખે છે તે

**કટલું** ન. [સં. कट પું., 'સાદડી' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] સાંઠીઓ ગૂંથીને બનાવેલું છાયા કે આડચ માટેનું સાધન, કડતલું. (૨) કરાંઠીનો ખપેડો. (૩) કરાંઠી કે ઘાસનું નાનું ઝૂંપડું, કૂબો. (૪) કરાંઠીનું ઝાંપાનું કમાડ. (૫) કૂવાનું ઢાંકણ

**કટલેરી** 'જુઓ કટલરી.'

**કટલેસ** ન. [અં.] 'કટ્લેટ્'] ખીમામાં મસાલો નાખી બટાટામાં મેળવી મેંદામાં લપેટી તળીને બનાવાતી પૂરી જેવી એક મુસલમાની વાની

**કટવું** અ. ક્રિ. [સં. कृत्-कर्त्- > પ્રા. कट्ट- 'કાપવું'] (લા.) ક્રોધે ભરાવું, ગુસ્સે થવું. (૨) દુશ્મનાવટ બતાવવી

**કટ-વૉટર** સ્ત્રી. [અં.] નાળામાં પાણીના ભાગ પાડવા માટે કરવામાં આવતું અણીવાળું ચણતર. (૨) પુલના મચ્છની અણી. (૩) વહાણની નાળનો પાણી કાપવા માટેનો ધારવાળો ભાગ. (વહાણ.)

**કટશેવરી** ન. શેમળાનું ઝાડ

**કટંબ** (કટમ્બ) [સં. कुटुम्ब] કુટુંબ

**કટંબ-કબો** (કટમ્બ-કબો) પું. [સં. कुटुम्ब + कलह] કુટુંબ-કજિયો, કુટુબ-કલેશ -[કુટુંબી

**કટંબી** (કટમ્બી) વિ. [સં. कुटुम्बी પું., પ. વિ., એ. વ.]

**કટાઈ** સ્ત્રી. ઊભી ભોરિંગણી

**કટાકટ, -ટી** જુઓ 'કટોકટી.'

**કટાક્ષ** પું. [સં. कट + अक्षि, બ.વ્રી.માં अक्ष] ત્રાંસી આંખથી જોવું એ, આંખને ખૂણેથી જોવાપણું. (૨) વાંકી નજરથી સાન કરવી એ. (૩) ત્રાંસી આંખનો ઇશારો. (લા.) વ્યંગોક્તિ, વક્રોક્તિ, મર્મવચન, 'સેટાયર' (કિ.ઘ.) 'સાર્કૅઝમ.' (૫) નિંદા. (૬) આક્ષેપ

**કટાક્ષ-કાર** વિ., પું. [સં.] મર્માળા કટાક્ષ કરનાર (લેખક કે વક્તા), 'સેટાયરિસ્ટ'

**કટાક્ષ-કાવ્ય** ન. [સં.] વક્રોક્તિવાળી કવિતા, 'પેરેડી'

**કટાક્ષ-કથન** ન. [સં.] કટાક્ષવાળું કથન, મર્મોક્તિ, 'સેટાયર' (ર.મ.). (૨) ઉપહાસ-કથન. (૩) અન્યોક્તિ, 'પેરેડી'

**કટાક્ષ-કૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] મર્મોક્તિવાળી રચના (ગદ્ય પદ્ય કે ચિત્રના રૂપની), 'પેરેડી' ['કાર્ટૂન'

**કટાક્ષ-ચિત્ર** ન. [સં.] મર્મભરેલું ચિતરામણ ઠઠ્ઠા-ચિત્ર,

**કટાક્ષચિત્ર-કાર** વિ. [સં.] વ્યંગચિત્ર-કાર, ઠઠ્ઠાચિત્રનું ચિત્રણ કરનાર, 'કાર્ટૂનિસ્ટ' [(ન. લો.)

**કટાક્ષ-ટીકા** સ્ત્રી. [સં.] મર્મોક્તિ, વ્યંગ-વચન, 'સેટાયર'

**કટાક્ષમય** વિ. [સં.] કટાક્ષથી ભરેલું, મર્મોક્તિવાળું

**કટાક્ષમય-તા** સ્ત્રી. [સં.] કટાક્ષથી ભરેલું હોવાપણું

**કટાક્ષ-વચન** ન. [સં.] કટાક્ષ-કથન, મર્મોક્તિ

**કટાક્ષ-સાહિત્ય** ન. [સં.] જેમાં કટાક્ષ કરવામાં આવેલ હોય તેવું સાહિત્ય, 'સેટાયર' (ન. લો.)

**કટાક્ષિત** વિ. [સં.] કટાક્ષથી જેના તરફ જોવામાં આવ્યું હોય તેવું, કટાક્ષનો વિષય બનેલું. (૨) કટાક્ષથી ભરેલું, માર્મિક

**કટાટ** વિ. તકરારી, કજિયાખોર

**કટાણ** ન. [ સં. कर्त- > પ્રા. कट्ट- દ્વારા. ] જંગલમાં લાકડાં કાપવાનું કામ

**કટાણું**[1] વિ. [જુઓ 'કટાવું' (કાટ ખાવો) + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] (લા.) નાપસંદગી દર્શાવતું, અરુચિ બતાવતું. (૨) દિલગીરી ભરેલું, ખિન્ન

**કટાણું**[2] ન. [સં. कु + જુઓ 'ટાણું.'] ખરાબ ટાણું, ખરાબ સમય, ક-સમય, ક-વખત, કવેળા

**કટાપ** પું. ગંજીફાનાં પાનાંમાં સાત હાથ, બાદીસ, બારીસ, ઢગલી દાવ (ન. મા.) [દાવ

**કટાપ-બાજી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'બાજી.'] કટાપનો દાવ, ઢગલી-

**કટાબ** પું. [હિં.] રંગિત લૂગડાના કટકા વગેરે બનાવી ભરેલું ભરત, કટાવ. (૨) રેશમી કમખામાં તૂઈ-પટ્ટી વગેરે મૂકીને ભાત પાડવી એ. (૩) ગંજીફાનો એક દાવ, કટાપ (ન. મા.)

**કટામણું** વિ. [ જુઓ 'કટાવું' + ગુ. 'આમણું' કૃ. પ્ર. ]

કાટ ચડાવે તેવું. (૨) કાટ ચડે તેવું. (૩) જુઓ કટાણું.'

**કટાર[૧]** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. कट्टारी] એક નાનું કાતિલ બે-ધારું હથિયાર, કટારી. (૨) છાપકામમાં લખાણમાં વપરાતું † આવું ચિહ્ન

**કટાર[૨]** સ્ત્રી. [અર. કિતાર્] લશ્કરી પદ્ધતિએ હારબંધ ઊભા રહેવું એ (૨) વર્તમાનપત્ર વગેરેમાંનું ઊભું કૉલમ. (૩) કોઠક, કોઠો

**કટાર-ડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કટાર[૧]' + ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાની કટાર. (૨) (લા.) વાંકાઈ, વક્રતા, આડાઈ

**કટાર(૦પ્ર)બંધ** (-પ્રબન્ધ) પું. [જુઓ કટાર[૧]' + સં.] ચિત્ર-કાવ્યનો કટારના આકારમાં સમાઈ જાય તે પ્રકારની યોજનાવાળી શ્લોક-રચના. (કાવ્ય.)

**કટાર-બૂટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કટાર'[૧] + 'બૂટી.'] કટારના ઘાટના બુટ્ટા ઉપાડથા હોય તેવી અમદાવાદી કાપડની એક જાત, અમદાવાદી મશરૂ (અત્યારે હવે નથી થતી.)

**કટાર-લેખક** વિ., પું. [જુઓ 'કટાર'[૨] + સં., પું.] વર્તમાન-પત્રની કટારમાં લખાણ આપનાર, 'કૉલમિસ્ટ'

**કટારિયું** વિ. [જુઓ 'કટાર[૧]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કટારના જેવા આકારનું, અણીવાળું. (૨) ન. કટારીના આકારના પટાવાળું ઘાઘરા કે ચણિયા બનાવવાનું એક રેશમી કાપડ (અત્યારે હવે નથી થતું.)

**કટારી** સ્ત્રી [દે. પ્રા. कट्टारिआ] જુઓ 'કટાર.[૧]' (૨) (લા.) કટારીના ઘાટનું સહેલાણી માટેનું નાનું વહાણ. (૩) હોકો બનાવનારનું એ નામનું એક સાધન

**કટારી-દાર** વિ. [જુઓ 'કટારી' + ફા. પ્રત્યય.] કટારીવાળું. (૨) પું. કટારીના આકારના પટાવાળું એક રેશમી લૂગડું, કટારિયું

**કટાવ[૧]** પું. [સં. कर्त- > પ્રા. कट्ट ના વિકાસમાં] કાપ, ઘા. (૨) કોતરણી. (૩) ગંજીફાની રમતમાં અમુક જાતનાં પાના ન હોવાં એ, કટાબ. (૪) નાનો ટુકડો, ચીપ. (૫) ચીરો. (૬) પતંગોનો પેચ લડાવવો એ. (૭) લણણી, ડૂંડાં કાપવાં એ. (૮) વિભાગ

**કટાવ[૨]** પું. છત્રીસથી વધુ અક્ષરોના માપનો આવર્તનાત્મક ગણોવાળો છંદઃપ્રકાર. (પિં.)

**કટાવ-દાર** વિ. [જુઓ 'કટાવ[૧]' + ફા. પ્રત્યય] કોતરકામવાળું, કોતરણીવાળું

**કટાવ-બંધ** (-બન્ધ) પું. [જુઓ 'કટાવ[૨]' + સં.] [જુઓ 'કટાવ.[૨]'

**કટાવવું** જુઓ 'કટાવું[૨]'માં.

**કટાવું[૧]** અ. ક્રિ. [સં. कर्त- > પ્રા. कट्ट- દ્વારા; હિં.] કપાવું (આ ધાતુરૂપ વ્યાપક નથી.)

**કટાવું[૨]** અ. ક્રિ. જુઓ 'કાટ' ચડવો, કાટવાળું થવું. (૨) કાટ ચડવાને લીધે છાસ કઢી વગેરેનું બેસ્વાદ થઈ જવું. (૩) (લા.) ખિન્ન થવું, નાખુશ બનવું. **કટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કટાસણું** ન. [સં. कटासनक-] ઘાસ દર્ભ કે ઊનનું આસનિયું

**કટાસન** ન. [સં. कट + आसन] કટાસણું. (૨) સાદડી

**કટાહ** પું., ન. [સં., પું.] કોચલું, કોટલું, (૨) કાચબાની પીઠના હાડકાનું કોટલું, ઢાલ. (૩) કડાયું, બકડિયું, પેણી, તાવડો

**કટાહાકાર** પું. [સં. कटाह + आकार], **કટાહાકૃતિ** સ્ત્રી. [+ સં. आकृति] કડાયાનો આકાર. (૨) વિ. કડાયાના આકારનું, બકડિયાના ઘાટનું

**કટિ(-ટી)** સ્ત્રી. [સં.] શરીરનો મધ્ય ભાગ, કેડ, કટ, કમર. (૨) હાથીનું લમણું. (૩) મકાનની ઊભણી, 'પ્લિન્થ'

**કટિ(-ટી)-તટ** ન. [સં.] કેડનો ભાગ, કમર, કૂલાનો ઉપરનો ભાગ

**કટિ(-ટી)-ત્રાણ** ન. [સં.] કમર-પટો, કમર-બંધ. (૨) કેડ ઉપર બાંધવાનું લૂગડું

**કટિ(-ટી)-દેશ** પું. [સં.] કેડનો ભાગ, કમર, કટિ-તટ

**કટિ(-ટી)-પટ** પું. [સં.] કેડ ઉપરનું વસ્ત્ર

**કટિ(-ટી)-પ્રદેશ, કટિ(-ટી)-પ્રાંત** (-પ્રાન્ત) પું. [સં.] જુઓ 'કટિ-દેશ.'

**કટિ(-ટી)-બદ્ધ** વિ. [સં.] કેડ બાંધીને તૈયાર થયેલું. (૨) [(લા.) સજ્જ, તૈયાર, ઉદ્યત

**કટિ(-ટી)બદ્ધ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કટિબદ્ધ હોવાપણું

**કટિ(-ટી)-બંધ** (-બન્ધ) પું. [સં.] કમર-બંધ, કમર-પટો. (૨) સારણગાંઠ માટેનો પટ્ટો. (૩) ગરમી અને ઠંડીનો ખ્યાલ બતાવવા પૃથ્વીના ગોળા ઉપર આડી ગોળ લીટી-ઓથી પાડેલા પાંચ માંહેનો પ્રત્યેક ભાગ, પૃથ્વીનો 'ઝોન'

**કટિ(-ટી)-બંધન** (-બન્ધન) ન. [સં.] કેડ ઉપર બાંધવાનું વસ્ત્ર કે દોરડું

**કટિ(-ટી)-ભાગ** પું. [સં.] જુઓ 'કટિ-તટ.'

**કટિ(-ટી)-ભૂષણ** ન. [સં.] કેડનું ઘરેણું, કટિ-મેખલા, કંદોરો

**કટિ(-ટી)-મેખલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] કેડ ઉપર બાંધવાની દોરી, કંદોરો, રશના

**કટિયાણું** વિ. [જુઓ 'કટાણું.'] ન ગમે તેવું, અપ્રિય

**કટિયું** ન. ઝીણી જાતનું ગહું. (૨) ઝીણી જાતનું ચીભડું

**કટિ(-ટી)-લંક** (-લઙ્ક) પું. [સં. + જુઓ 'લંક.'] કેડનો વળાંક કે મરોડ

**કટિ(-ટી)-વાત, -યુ** પું. [સં.] કેડમાં થતો વાનો રોગ

**કટિ(-ટી)-વેદના** સ્ત્રી. [સં.] કેડમાં થતો દુખાવો

**કટિ(-ટી)-વ્યાધિ** પું., સ્ત્રી. [સં., પું.] કેડનો રોગ

**કટિ(-ટી)-શૂલ** (-ળ) ન. [સં.] કેડમાં શૂળ નીકળવાનો રોગ. (૨) કેડ ઝલાઈ જવાનો રોગ, ટચકિયું

**કટિ(-ટી)-શૃંખલા** (-શૃઙ્ખલા) સ્ત્રી. [સં.] કેડ ઉપર પહેર-વાનો નાની ઘૂઘરીવાળો કંદોરો

**કટિ(-ટી)-સૂત્ર** ન. [સં.] કેડે બાંધવાનો દોરો. (૨) પારસીની કસ્તી. (૩) કંદોરો

**કટિ(-ટી)-સ્નાન** ન. [સં.] શરીરના નીચેના અડધા ભાગનું [એટલે કે કેડ સુધીનું નાહવું એ

**કટિંગ** (કટિઙ્ગ) ન. [અં.] કાપવું એ, કાપણી. (૨) કાપી નાખેલી ચીજનો કાપલો. (૩) ખડક કે ઊંચા ટીંબા-ટેકરામાંથી ખોદી કાઢેલો ભાગ. (૪) વર્તમાનપત્રમાંથી સમાચાર કે લેખનો તે તે કાપી લીધેલો ભાગ

**કટી** જુઓ 'કટિ.'

**કટી-તટ** જુઓ 'કટિ-તટ.'

**કટી-ત્રાણ** જુઓ 'કટિ-ત્રાણ.'

**કટી-દેશ** જુઓ 'કટિ-દેશ.'

**કટી-પટ** જુઓ 'કટિ-પટ.'

**કટી-પ્રદેશ** જુઓ 'કટિ-પ્રદેશ.'
**કટી-પ્રાંત** (-પ્રાન્ત) જુઓ 'કટિ-પ્રાંત.'
**કટી-બદ્ધ** જુઓ 'કટિ-બદ્ધ.'
**કટીબદ્ધ-તા** જુઓ 'કટિબદ્ધ-તા.'
**કટી-બંધ** (-બન્ધ) જુઓ 'કટિ-બંધ.'
**કટી-બંધન** (-બન્ધન) જુઓ 'કટિ-બંધન.'
**કટી-ભાગ** જુઓ 'કટિ-ભાગ.'
**કટી-ભૂષણ** જુઓ 'કટિ-ભૂષણ.'
**કટી-મેખલા(-ળા)** જુઓ 'કટિ-મેખલા(-ળા).'
**કટી-લંક** (-લઙ્ક) જુઓ 'કટિ-લંક'.
**કટી-વાત, -યુ** જુઓ 'કટિ-વાત,-યુ.'
**કટી-વેદના** જુઓ 'કટિ-વેદના.'
**કટી-વ્યાધિ** જુઓ 'કટિ-વ્યાધિ.'
**કટી-શૂલ(-ળ)** જુઓ 'કટિ-શૂલ(-ળ).'
**કટી-શૃંખલા** (-શૃઙ્ખલા) જુઓ 'કટિ-શૃંખલા.'
**કટી-સૂત્ર** જુઓ 'કટિ-સૂત્ર.'
**કટી-સ્નાન** જુઓ 'કટિ-સ્નાન.'
**કટીંબડાં** ન., બ. વ. નાનાં છોકરાં, ભટૂરિયાં
**કટુ, ૦ક** વિ. [સં. અર્થ-'તીખું'] કડવું. (૨) (લા.) સાંભળવું ન ગમે તેવું અપ્રિય
**કટુ(૦ક)-તા** સ્ત્રી. [સં. અર્થ-'તીખાશ'] કડવાશ. (૨) (લા.) અપ્રિયતા. (૨) શત્રુતા
**કટુતાઈ** સ્ત્રી. [સં.+ગુ. 'આઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'કટુ-તા.'
**કટુ-ત્રય** ન. [સં.] ઔષધ તરીકે વપરાતાં તીખાં ત્રણ દ્રવ્ય: સૂંઠ મરી ને પીપર. (આયુ.)
**કટુ-ત્વ** ન. [સં.] જુઓ 'કટુ-તા.'
**કટુફલ-દાયક** વિ. [સં., અર્થ 'તીખું' + સં.] કડવું પરિણામ આપનારું. (૨) નઠારું પરિણામ આપનારું
**કટુ-ભાષી** વિ. [સં. જુઓ 'કટુ + સં., પું.] કડવું બોલનારું, અપ્રિય બોલનારું. [**૦ ટીકાકાર** (રૂ. પ્ર.) કડવી ટીકા કરનારું, 'સાઇનિક']
**કટુરાવું** જુઓ 'કટૂરવું'માં. [વચન, અપ્રિય વચન
**કટૂક્તિ** સ્ત્રી. [સં. कटु+उक्ति, સંધિથી. જુઓ 'કટુ.'] કડવું
**કટૂડિયો** પું. માટીનું એક જાતનું વાસણ, માટીનો હાંડો
**કટૂરવું** સ. ક્રિ. તાકીને જોવું (ભૂ. કૃ. નો કર્તરિ પ્રયોગ). **કટુરાવું** ભાવે., ક્રિ.
**કટેરી** સ્ત્રી. સ્વર્ણક્ષીરી નામની વનસ્પતિ. (૨) દવામાં કામ લાગતો એક બીજો છોડ (એનાં પાન વપરાય છે.)
**કટેરું** ન. એક જાતનું અથાણું
**કટેરો** પું. ઉજ્જડ જમીનમાં ઊગતું એક જાતનું ઘાસ. (૨) દસ બાર ફૂટ ઊંચે સુધી ઊગતો કાંટાવાળો એક છોડ
**ક-ટેવ** સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'ટેવ.'] કુ-ટેવ, ખરાબ આદત
**કટેવાળો** જુઓ 'કંટેવાળો.'
**કટેશ(-સ)રી** સ્ત્રી. ડોકમાં પહેરવાનું એક જાતનું ઘરેણું
**કટોકટ** ક્રિ. વિ. કાંઠા સુધી ભરાઈ જાય એમ, સંપૂર્ણ, વધારે ન સમાય એમ
**કટોકટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કટોકટ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] છેક છેલ્લા સમય કે સ્થિતિએ મુશ્કેલી ભરેલી સ્થિતિ, 'ઇમર્જન્સી.' (૨) રસાકસી, હારજીત. (૩) (લા.) અણીનો વખત, બારીક સમય, 'ક્રાઇસિસ' (ઇ. લે.)
**કટોદાન** ન. [હિં. 'કટોરદાન'] (ભાથું વગેરે ભરી લઈ જવામાં કામ આવતો) દાબડો, ડબરો [વાટકાના ઘાટનું
**કટોરા-ઘાટ** વિ. [જુઓ 'કટોરો' + સં.] કટોરાના આકારનું,
**કટોરિયું** ન. [જુઓ 'કટોરો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ભરતકામમાં નાના કટોરી જેવા સતારા
**કટોરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કટોરો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો કટોરો, વાટકી. (૨) ધાતુ ગાળવાની કુલડી. (૩) કાપડામાં સળનો ભાગ. (૪) સ્ત્રીના કપડામાં કસબી લૂગડાના કટકાઓથી બનાવેલો ઘાટ. (૫) તલવારની મૂઠ ઉપરનો ગોળ ભાગ
**કટોરો** પું. [સં. कटोरक-> પ્રા. कट्टोरअ-] વાટકો. (૨) એવા ઘાટનો લૂગડા ઉપરનો કસબ. (૩) (લા.) ટચકો. [**-રા ખખડવા** (રૂ.પ્ર.) સારી રીતે વસવું. **-રા ચલાવવા** (રૂ.પ્ર.) ચોર પકડવા જાદુથી વાટકાને ગોળ ફેરવવો. **-રા જેવી આંખ** (રૂ. પ્ર.) મોટી ગોળ આંખ]
**કટ્ટ** વિ. [અં. કટ્] કપાઈ જાય એમ
**કટ્ટર** વિ. [હિં.] આગ્રહી, હઠીલું, 'ડાઇ-હાર્ડ.' (૨) પાકું, ચુસ્ત. (૩) ઘણું સખત. (૪) (લા.) જીવલેણ સ્વભાવનું
**કટ્ટર-તા** સ્ત્રી. [+ સં. ता ત.પ્ર.] કટ્ટરપણું, કટ્ટર હોવાપણું
**કટ્ટર માન્યતા** સ્ત્રી. [જુઓ 'કટ્ટર' + સં. मान्य દ્વારા; સં. માં અર્થ નથી.] કટ્ટર રીતે માનવાપણું, પ્રબળ આગ્રહિતા, 'ડૉગ્મા'
**કટ્ટા** પું., બ. વ., સ્ત્રી., **-ટ્ટી** સ્ત્રી. [રવા.] બાળકોમાં પરસ્પર ભાઈબંધી તોડવી એ, કિટ્ટા, કટ્ટી. [**-ટ્ટા કરવા, -ટ્ટી કરવી** (રૂ. પ્ર.) દોસ્તી તોડવી]
**કટ્ટું** વિ. કટ્ટર. (૨) ખારીલું, દ્વેષીલું
**કઠ**[1] પું. [સં.] ઉપનિષદનો એક ઋષિ. (સંજ્ઞા.) (૨) ન. [ગુ.] એ ઋષિનું ગાયેલું કઠોપનિષદ. (સંજ્ઞા.) (૩) સ્ત્રી. [ગુ.] એ નામના ઋષિના સંબંધે યજુર્વેદની 'કાઠકસંહિતા.' (સંજ્ઞા.)
**કઠ**[2] (-ઠ્ય) સ્ત્રી. [સં. कट પું.] તાડછાંની બનાવેલી સાદડી
**કઠ**[3] (-ઠ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કઠવું.'] કઠવું એ, કઠારો. (૨) (લા.) આંતરિક પીડા, મૂંઝવણ. (૩) કઠણાઈ
**કઠ**[4] (-ઠ્ય) સ્ત્રી. [સં. कुष्ठ > પ્રા. कुट्ठ પું.] ઉપલેટ (વનસ્પતિ)
**કઠ-કડ** પું. [સં. काष्ठ-कट > પ્રા. कट्ठ-कड] કૂવા ઉપર રાખવામાં આવતું લાકડાનું ચોકઠું અને એનું ઢાંકણ, કઠ-છાપર
**કઠ-ગઢ** પું. [સં. काष्ठ > પ્રા. कट्ठ + જુઓ 'ગઢ.'] લાકડાનો બનાવેલો કિલ્લો. (૨) જુઓ 'કઠ-કડ.'
**કઠ-ગૂંદી** જુઓ 'કટ-ગૂંદી.'
**કઠ-ગૂંદો** જુઓ 'કટ-ગૂંદો.'
**કઠ-ઘર** વિ. [સં. काष्ठ-गृह > પ્રા. कट्ठ-घर] (લા.) જૂના વિચારનું, ચુસ્ત. (૨) મજબૂત, તાકાતવાળું (૩) કટ્ટર, જાની
**કઠ-છાપર** ન. [સં. काष्ठ > પ્રા. कट्ठ + જુઓ 'છાપર.'] જુઓ 'કઠ-કડ.'
**કઠ-જીવ** વિ. [સં. काष्ठ > कट्ठ + સં. 'લાકડા જેવા કઠણ જીવવાળું] (લા.)' ક્રૂર હૃદયનું, નિર્દય. (૨) મહા મુસીબતે મરે તેવું
**કઠણ** વિ. [સં. कठिन, અર્વા. તદ્ભવ.] ઝટ ભાંગે નહિ તેવું.

(૩) (લા.) મુશ્કેલ, અઘરું. (૪) મક્કમ, મજબૂત. (૫) એકજાતનું, 'ઓનરસ.' (૬) જેનો ઉપાય રહ્યો ન હોય તેવું. (૭) કપરું. [૦ છાતીનું, ૦ હૈયાનું (રૂ. પ્ર.) દુઃખ કે ભારે સંકટ ખમી શકે તેવું. ૦ વેળ (રૂ. પ્ર.) ચામડીનો મજબૂત ભાગ. હૈયું કઠણ કરવું (રૂ. પ્ર.) દુઃખ સહન કરવું]

**કઠ(-ઠિ)ણાઈ, -શ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કઠણ' + ગુ. 'આઈ' -આશ' ત. પ્ર.] કઠણપણું. (૨) (લા.) કમનસીબી, દુર્ભાગ્ય. (૩) આફત, આપત્તિ

**કઠ-પંજર** (-પઞ્જર) ન. [સં. काष्ठ > પ્રા. कट्ठ+સં.] લાકડાનું પાંજરું. (૨) હાથીની અંબાડી ઉપરની પાંજરા-ઘાટની લાકડાની માંડણી, અંબાડી, કાઠડો

**કઠ-પૂતળી** સ્ત્રી. [સં. काष्ठ-पुत्तलिका > પ્રા. कट्ठ-पुत्तलिआ-] લાકડાની બનાવેલી પૂતળીઓના ખેલ કરવામાં આવે છે તેવી રમત કે ખેલ. (૩) (લા.) વિ. કોઈની ચડાવણીથી ચડે તેવું

**કઠ-ફોડો** પું. [સં. काष्ठ-स्फोटक- > પ્રા. कट्ठ-प्फोडअ-] લાકડું ખોદવાના સ્વભાવનું એક પક્ષી. (૨) એવું એક જીવડું

**કઠ-બગડો** પું. [જુઓ 'કાઠું²' + 'બગડવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] સિલાઈ અને માપ બગાડનારો અણઘડ દરજી

**કઠ-બંધન** (-બન્ધન) ન. [સં. काष्ठ- > પ્રા. कट्ठ + સં.] હાથીને પગે બાંધવાનું લાકડાનું મોટું કડા-ઘાટનું સાધન

**કઠ-બાપ** પું. [સં. काष्ठ > પ્રા. कट्ठ + જુઓ 'બાપ.'] (લા.) ઘરધીને આવેલી બાઈનાં સાથે આવેલાં આગલા ઘરનાં આંગળિયાત છોકરાંઓનો આ નવો કહેવાતો બાપ

**કઠ-મસ્તો** પું. [સં. काष्ठ > પ્રા. कट्ठ + જુઓ 'મસ્ત' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) મજબૂત અને કદાવર માણસ. (૨) આળસુ માણસ

**કઠરાઈ** સ્ત્રી. [સં. कठर (કઠોર) + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] કઠોરપણું. (૨) (લા.) અકળામણ, મૂંઝવણ

**કઠરી¹** સ્ત્રી. [સં. कठर (કઠોર) + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] નદીના કાંપમાંથી જામીને થયેલી કઠણ જમીન

**કઠરી²** સ્ત્રી. [સં. काष्ठ > પ્રા. कट्ठ દ્વારા વિકસેલ] ખાંડના કારખાનામાં બળદોને જોડવામાં આવતું આડું પાટિયું

**કઠલો** પું. [સં. काष्ठ > પ્રા. कट्ठ દ્વારા] સાળમાં જ્યાં કોકડીઓ રહે અને જેનાથી લૂગડું વણાય તે ભાગ

**કઠવલ્લી** સ્ત્રી. [સં.] કઠોપનિષદ. (સંજ્ઞા.)

**કઠવાર** પું. [સં. काष्ठ-वार > પ્રા. कट्ठवार] ઘાણીના ખોડના ઉપરના ભાગમાં અવળાં ચાર લાકડાં નાખી બનાવેલું ચોકઠું

**કઠવું¹** અ. ક્રિ. [સં. कष्ट > પ્રા. कट्ठ ઉપરથી ના. ધા.] કષ્ટનો અનુભવ થવો, દુઃખ થવું. (૨) કઠણ લાગવું. (૩) નડવું, સાલવું. (૪) ખૂંચવું (જોડાનું). (૫) ગરમીનો બફારો થવો

**કઠવું²** વિ. [સં. कष्ट- > પ્રા. कट्ठ ગુ. 'વું' ત.પ્ર.] કષ્ટ દેનારું. (૨) કપરું. (૩) ઉકળાટ કરે તેવું

**કઠ-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એક જાતની વેલ, ચમરવેલ

**કઠ-વૈદ** પું. [સં. कष्ट > પ્રા. कट्ठ + જુઓ 'વૈદ.'] અણઘડ વૈદ્ય, ઊંટ-વૈદ્ય

**કઠ-વૈદું** ન. [+ જુઓ 'વૈદું'.] ઊંટ-વૈદું

**કઠવો** પું. [સં. काष्ठ > પ્રા. कट्ठ દ્વારા] ઘાણી ઉપર ઘાંચીને બેસવાની જગ્યા. (૨) ઘી તેલ ભરવાનો ઘાડવો

**કઠાઠ** (-ઠ્ય) સ્ત્રી. સીતાફળનાં પાન જેવાં પાનવાળો એક છોડ

**ક-ઠામ** ન. [સં. कु + જુઓ 'ઠામ.'] ખરાબ સ્થાન, ક-ઠેકાણું. (૨) અપવિત્ર જગ્યા. (૩) (લા.) કુમળી જગ્યા, ગુહ્ય સ્થાન

**કઠારો** પું. [સં. कष्टकारक- > પ્રા. कट्ठआरअ-] અકળામણ, ગભરામણ. (૨) ઉકળાટ, બફારો

**કઠાવટે** ક્રિ. વિ. મહામુશ્કેલીથી

**કઠિન** વિ. [સં.] જુઓ 'કઠણ.'

**કઠિન-તા** સ્ત્રી. [સં.] કઠણપણું

**કઠિનાંશ** (-નાંશ) પું. [ + સં. अंश] કઠણ ભાગ

**કઠિયારણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [સં. काष्ठ-हारिणी > પ્રા. कष्ठहारिणी], **કઠિયારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કઠિયારો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કઠિયારાની સ્ત્રી. (૨) કઠિયારાનો ધંધો કરતી સ્ત્રી

**કઠિયારું** ન. [જુઓ 'કઠિયારો' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] કઠિયારાનો ધંધો

**કઠિયારો** પું. [સં. काष्ठ-हारक- > પ્રા. कट्ठहारअ-] જંગલમાંથી લાકડાં કાપી લાવી વેચવાનો ધંધો કરનાર માણસ

**કઠિયો** પું. પૈસો, જૂનું દોઢિયું

**કઠિણાઈ** જુઓ 'કઠણાઈ.'

**ક-ઠેકાણું** ન. [સં. कु + જુઓ 'ઠેકાણું.'] જુઓ 'ક-ઠામ.'

**કઠેડા-બંધ** (-બન્ધ) જુઓ 'કઠેરા-બંધ.'

**કઠેડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કઠેડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો કઠેડો

**કઠેડો** જુઓ 'કઠેરો.'

**કઠેરા-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [જુઓ 'કઠેરો' + ફા. 'બન્દ્.'] આસપાસ કઠેડા બાંધવામાં આવ્યા હોય તેવું (મકાન)

**કઠેરો** પું. [સં. काष्ठगृहक- > પ્રા. कट्ठहरअ, कट्ठघर-अ] મકાનના કે દાદરના આગલા ભાગમાં કરવામાં આવતી લાકડા વગેરેની માંડણી, કઠેડો. (૨) મકાનના માળ ઉપરનો દીવાલ બહાર નીકળતો ગોખ, રવેશ

**કઠો¹** પું. એકરનો વીસમો ભાગ

**કઠો²** પું. પુરુષની ઇંદ્રિય, લિંગ

**કઠોડિયું** ન. [જુઓ 'કઠોડો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.], **કઠોડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કઠોડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો કઠોડો, રવેશ

**કઠોડું** ન. [જુઓ 'કઠોડો.'] મસાલા રાખવાની ખાનાં અને ઢાંકણાવાળી લાકડાની પેટી

**કઠોડો** પું. [સં. काष्ठ-पुटक- > પ્રા. कट्ठ-उडअ-] અથાણું રાખવા માટેની ખાનાં અને ઢાંકણાવાળી પેટી, કઠોડું. (૨) કઠેડો. (૩) ગાડાનો અઢેલી બેસવાનો પડખાનો ભાગ. [-ડે ચઢ(-ઢ)વું (રૂ.પ્ર.) મુશ્કેલીમાં મુકાઈ જવું]

**કઠોપનિષદ** સ્ત્રી., ન. [સં. कठ + उपनिषद् સ્ત્રી.] 'કઠ' નામનું પદ્યાત્મક એક પ્રાચીન સંસ્કૃત ઉપનિષદ. (સંજ્ઞા.)

**કઠોદર** ન. [સં. कष्ट > પ્રા. कट्ठ + સં.] જળોદરનો રોગ

**કઠોર** વિ. [સં.] કઠણ. (૨) કર્કશ. (૩) (લા.) નિર્દય, નિષ્ઠુર, ક્રૂર

**કઠોર-તા** સ્ત્રી. [સં.] કઠોર હોવાપણું

**કઠોર-બોલું** વિ. [સં. + જુઓ 'બોલવું + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] કઠોર વચન કહેનારું

**કઠેરો** પું. [સં. काष्ठगृहक->પ્રા. कट्ठ-हरअ-] વહાણની ધરી. (વહાણ.)

**કઠોરોચ્ચાર** પું. [સં. कठोर + उच्चार] કર્કશ લાગે તેવું ઉચ્ચારણ

**કઠોળ** પું. [સં. कठोल 'સખત' 'કઠણ'] જેની બે ફાડ કે દાળ પડતી હોય તેવું ધાન્ય (મગ મઠ તુવેર ચણા લાંગ અડદ વગેરે). [૦માં કોરડુ (રૂ.પ્ર.) કુળનું નામ બોળાવે તેવો માણસ]

**કડ**[1] (-ડ્ય) સ્ત્રી [સં. कटि > પ્રા. काडि] કમરનો ભાગ, કેડ. [૦ ભાંગી ના(-નાં)ખવી (રૂ.પ્ર.) ભારે આપત્તિમાં નાખી દેવું. -ડે કરવું (-ડ્યે-) (રૂ.પ્ર.) કબજે કરવું, જીતી લેવું. (૨) સત્તા જમાવવી.]

**કડ**[2] (-ડ્ય) સ્ત્રી. એક વાર ખાંડેલી ડાંગર. (૨) ગણતરીથી અપાતી વસ્તુ ઉપર સેંકડે અપાતો વધારો, કરદ. (૨) મગફળીનાં બિયાં વગેરેમાં કાંકરીના પ્રમાણમાં આપવામાં આવતો માલ. [૦ખાવું (રૂ.પ્ર.) ભારે વ્યાજ ખાવું]

**કડ**[3] પું. [સં. कट > પ્રા. कड, પ્રા. તત્સમ] પર્વતનો ઢોળાવ-વાળો ભાગ. (૨) હાથીનું ગંડસ્થળ. (૩) ભીંતે સાંઠીઓનું કરવામાં આવતું આવરણ, કડો

**કડ**[4] પું. પથરાળ અને મુશ્કેલી ભરેલો જમીન-ભાગ, કાંદો. [-ડે કાંટે (રૂ.પ્ર.) કડેવડે, પૂરબહારમાં. (૨) પૂરી શક્તિમાં. (૩) આનંદમાં. -ડે ચઢ(-ઢ)વું (રૂ. પ્ર.) ખરાબે ચડવું, મુશ્કેલીમાં મુકાવું, સંકટમાં સપડાવું. (૨) અંદરોઅંદર દુશ્મ-નાવટ થવી. -ડે ચઢા(-ઢા)વવું (રૂ.પ્ર.) ઊંધે માર્ગે લઈ જવું, અવળે માર્ગે વાળવું. (૨) પાયમાલ કરવું, હેરાન પરેશાન કરવું]

**કડ**[5] ક્રિ. વિ [રવા.] 'કડ' એવો અવાજ થઈને

**કડક**[1] વિ. [રવા.] બડૂકાનો કે કડાક જેવો અવાજ થાય તેવું કઠોર. (૨) પાકી ન જવાથી કઠોર રહેલું. (૩) કઠણ. (૪) (લા.) મિજાજી, સખત સ્વભાવનું, 'સ્ટ્રિન્જન્ટ.' (૫) સખ્ત, 'સ્ટ્રિક્ટ.' [૦ બંગાળી (-બઙ્ગાળી) (રૂ.પ્ર.) ઉપરથી ભપકાદાર પણ ખાલી]

**કડક**[2] (-ક્ય) સ્ત્રી. કાનનું એક ઘરેણું. (૨) બારીની તખતી

**કડ-કડ** પું. [જુઓ 'કડ[4]'નો દ્વિર્ભાવ. દે. પ્રા. कडकडा સ્ત્રી.] 'કડ કડ' એવો અવાજ (૨) ક્રિ. વિ. એવા અવાજથી

**કડકડ-તું** વિ. [જુઓ 'કડકડવું' + ગુ. 'તું' વર્ત.કૃ.] 'કડ કડ' અવાજ કરતું. (૨) અક્કડ-કડક ઇસ્ત્રીવાળું. (૩) ઊકળતું, તાતું. (૪) (લા.) દુઃખિત, પીડાયેલું

**કડ-કડ-વડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કડ કડ' + 'વડી.'] ખાતાં કડ કડ અવાજ થાય તેવી ચોખાની એક વાની

**કડકડવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'કડ કડ' એવો અવાજ થવો, ખડખડવું, તડતડવું. (૨) દાંત કકડે એટલું ધ્રૂજવું. [કડ-કડીને (રૂ. પ્ર.) કકડીને, ભૂખ સખત લાગી હોય ત્યારે સખત ભૂખ લાગીને] **કડકડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કડકડા** પું., બ. વ. [રવા.] ટચાકિયા

**કડકડાટ** પું. [જુઓ 'કડકડવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] 'કડ કડ' એવો અવાજ, ખખડવાનો અવાજ. (૨) વીજળી થતાં થતી મેઘ-ગર્જના. (૩) ક્રિ. વિ. સળસળાટ, સપાટા-બંધ

**કડકડાટી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] 'કડ કડ' એવો સતત અવાજ [૦ બોલાવવી (રૂ.પ્ર.) સખત થવું, કડકાઈ બતાવવી]

**કડકડાવવું** જુઓ 'કડકડવું'માં.

**કડકડિત** વિ. [જુઓ 'કડકડવું' + સં. इत ભૂ.કૃ.ના અર્થનો કૃ. પ્ર.] કડ કડ અવાજ કરતું. (૨) સફાઈ-બંધ, કડક

**કડકડિયું** ન., -યો પું. [જુઓ 'કડકડવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] (૧૯૧૯માં પહેલું વિશ્વયુદ્ધ પૂરું થતાં પૂર્વ ગોળાર્ધના મોટા ભાગના દેશોમાં ઇન્ફ્લુએન્ઝાનો તાવ પ્રસરી ગયેલો એમાં લાખો માણસો ખતમ થઈ ગયેલાં, એ તાવ કડકડતો આવેલો હોઈ) (લા.) 'ઇન્ફ્લુએન્ઝા' તાવ, 'ફ્લૂ.' (૨) ઈ.સ. ૧૯૧૯ નું એ વર્ષ

**કડક-બોલું** વિ. [જુઓ 'કડક[1]' + 'બોલવું' + 'ઉં' કૃ.પ્ર.] આકરા શબ્દ બોલવાના સ્વભાવવાળું, આખા-બોલું

**કડકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] કડાકો થવો. (૨) મોટા કડાકાથી અવાજ થવો. (૩) ઢોલ વગાડાવો. (૪) (લા.) ગુસ્સે થવું. [કડકી જવું (રૂ. પ્ર.) આકરા થઈ જવું]

**કડકાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કડક[1]' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] (લા.) કડક મિજાજ

**કડકા-કડકી** સ્ત્રી. કઠણાઈ, મુશ્કેલી

**કડ-કાબરું** વિ. ['કડ' નિરર્થક + જુઓ 'કાબરું.'] જુદા જુદા કે બે ત્રણ રંગોની ભાતવાળું, કાબર-ચીતરું

**કડકાવટ** ન. [રવા.] ઠગો-ફટકો

**કડકિયું** ન. [જુઓ 'કડક' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) પુરુષને કાને પહેરવાનો એક-મોતીવાળો ગોળ વાળો, તંગલ

**કડકી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'કડક' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'કડકાઈ' (૨) પૈસા કે નાણાંની ટાંચ હોવી એ

**કડકી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'કડકો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો કકડો, કટકી

**કડકું** વિ. [જુઓ 'કડકો.'] જુઓ 'કડકો.'

**કડકો**[1] પું. [રવા.] કટકો, ટુકડો, ખંડ, ભાગ, હિસ્સો

**કડકો**[2] વિ., પું. [જુઓ 'કડક[1]' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) મિજાજી, તેજી. (૨) ખાલી ભપકાવાળો. (૩) દેખાવડો. (૪) લુચ્ચો. [-કા બાલુસ (રૂ. પ્ર.) ખાલી નિર્ધન]

**કડકો-કોર** વિ. [જુઓ 'કડકો[1]' + 'કોર' કિનાર.] (લા.) વસ્તુમાંથી થોડુંક

**કડ(-ર)કોચલી** સ્ત્રી. [રવા.] કાગળ ચામડી વગેરેનું વળિયું, કરચોલી, કડચલી, કરચલી

**કડ-કોશીર** સ્ત્રી. [જુઓ 'કર-કસર'એનું રૂપાંતર] કર-કસર

**કડખાઉ** વિ. [સં. कटाक्ष > પ્રા. कडक्ख દ્વારા] (લા.) ક્રોધમાં જેમ આવે તેમ બોલનારું. (૨) ચીડિયું

**કડખું** ન. ઢોડિયા-નાયકડાની સ્ત્રીઓનું કોણીથી કાંડા સુધી પહેરે છે તે અલંકરણ, કાંબી

**કડખેદ** પું. [જુઓ 'કટખો.'] કડખો બોલનાર ભાટ

**કડખો** પું. [સં. कटाक्षक- > પ્રા. कडक्खअ-] (લા.) વીર-રસની એક રચના, પવાડો, કરખો. (કાવ્ય.)

**કડચ** (-ચ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] કરચ, કટકી, નાની ચીપ

**કડચલી**[1] જુઓ 'કરચલી.[1]'

**કડચલી**[૨] જુઓ. 'કરચલી.[૨]'
**કડચલો** જુઓ 'કરચલો.'
**કડચો-ગૂંદ** પું. [જુઓ 'ગૂંદ'.] એ નામનું એક ઝાડ
**કડછવું** સ. ક્રિ. [રવા.] તાણીને પહેરવું, તંગ પહેરવું, પહેરવાનું કપડું ખેંચીને બાંધવું
**કડછી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કડછો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ધાતુની કે લાકડાની ડોઈ, ગોળ વાટકીવાળો લાંબો ચમચા-ઘાટ
**કડછી-પૂર** વિ. [+ ગુ. 'પૂરવું.'] કડછીમાં સમાય તેટલું
**કડછું** વિ. [સં. कटु- > પ્રા. कडु- (તીખું) દ્વારા] આછા કડવા અને બગેલા સ્વાદનું
**કડછો**[૧] પું. [દે. પ્રા. कडच्छु સ્ત્રી.] મોટા ડાંડાની ધાતુની કે લાંકડાની કડછી, ડોયો. (૨) આરસાની કૂતી ભરાવી રાખવા માટેનું જબૂતરા ઉપરનું બાધેલું ગાળીતું. (વહાણ.) [૦ ઠોકવો, ૦ મારવો (રૂ.પ્ર.) ગપ મારવી. (૨) વિઘ્ન કરવું]
**કડછો**[૨] પું. ['કડછ' તા. પોરબંદરનું એક ગામ + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] (સૌરાષ્ટ્રમાં જૂનાગઢ જિલ્લાના પોરબંદર તાલુકાના કડછ ગામ ઉપરથી) મેર પ્રજાની એક નૂખ અને એનો માણસ. (સંજ્ઞા)
**કડજાક** પું. [રવા.] કૂતરું હાડકું કરડતું હોય એ સમયે થતો અવાજ [પડખેનો તાર
**કડજીલ** પું. [મરા. 'કડઝીલ'] સિતાર વીણા જેવાં તંતુ-વાદ્યોનો
**કડડ** ક્રિ. વિ. [રવા.] એવો અવાજ કરીને યા થઈને
**કડડકટ** પું. [રવા.] એવો એક પ્રકારનો અવાજ
**કડડડ** ક્રિ. વિ. [રવા.] એવો અવાજ કરીને યા થઈને
**કડડડ-ભૂસ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'કડડડ' એવા અવાજથી પડી જાય એમ
**કડડડાટ** ક્રિ. વિ. [રવા.] કડડ એવા અવાજ સાથે
**કડડ-ધૂબ** ક્રિ. વિ. [રવા.] કડડડ-ભૂસ, કડડ-ભૂસ
**કડડ-ભૂસ** ક્રિ. વિ. [રવા.] જુઓ 'કડડડ-ભૂસ.'
**કડ(-ડ)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [સં. कट > પ્રા. कड દ્વારા] ખડક-ની કોર, કરાડ. (૨) પાણીના કોસની લાકડા કે લોઢાની ગોળ કાંબી. (૩) છેડે કાંબીવાળી વાંસની લાકડી. (૪) લઢણ, ટેવ, આદત [પહાડનો ઢોળાવ
**કડણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કડણ' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય] ડુંગર-
**કડતલ** વિ. તુચ્છ, હલકું, પાજી
**કડતલું** ન. [સં. कट > પ્રા. कड દ્વારા] કપાસની સાંઠીનો ગૂંથેલો પડદો, કડો, કટલું
**કડ(-ર)તાલ** સ્ત્રી. જુઓ 'કરતાલ.' [ભાગ. (વહાણ.)
**કડતી** સ્ત્રી. વહાણના બહારના ભાગનો પાટિયાંવાળો એક
**કડદા-કૂટું** વિ. [જુઓ 'કડદો' + 'કૂટવું.' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] (લા.) ખાઈને ખૂંદે છતાં કામ ન કરે તેવું
**કડદો** પું. કપાત, છૂટ, કિંમતમાં કાપકૂપ. (૨) બાંધછોડ કરી કરવામાં આવતું સમાધાન. [૦ ઉતારવો (રૂ. પ્ર.) મેલ કાઢી નાખવો. ૦ કરવો (રૂ. પ્ર.) સમાધાન કરવું]
**કડ(-ર)પ**[૧] જુઓ 'કરપ.'
**કડપ**[૨] પું. ધાતુની સાંકળનો એક જાતનો ઘાટ
**કડપ-કડપ** ક્રિ. વિ. [રવા.] પગનાં તળિયાંથી કેડ સુધી પહોંચે એ રીતે
**કડપ-ચેન** પું. [જુઓ 'કડપ[૨]' + અં. 'ચેઇન્.'] ડોકમાં પહેરવાનું સ્ત્રીઓનું એક ઘરેણું. (૨) સ્ત્રીઓનું પગમાં પહેરવાનું એક જાતનું સાંકળું
**કડપલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કડપલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નાનું કડપલું, ઉપરનું નાનું ઊખડી ગયેલું પડ
**કડપલું** ન. [રવા.] માટીની ગાર કે ચૂના સિમેન્ટના પ્લા-સ્ટરમાંથી ઊખડી પડતું જરા જાડું પડ. (૨) રાંધેલા અનાજનો વાસણમાં ચોટેલો પોપડો, કપોટી, ખબડું. (૩) છોડને કાપી કાપીને ખેતરમાં થોડે થોડે છેટે કરાતો ઢગલો, નાનો ઓઘલો
**કડપ-સાંકળું** ન. [જુઓ 'કડપ[૨]' + 'સાંકળું.'] સ્ત્રીઓના પગનું એક પ્રકારનું સાંકળું
**કડબ** સ્ત્રી. [સં. कड(ल)म्ब પું. છોડનું થડિયું] જાર બાજરીના સૂકા સાંઠા, સૂકા ઘાસ કે રાડાંનો પૂળો. (૨) ન. સરો-ડાંનો ભારો
**કડબ-કાલર** ન. [જુઓ 'કડબ' + 'કાલર.'] જાર-બાજરીનાં રાડાં અને મગફળીનાં ઉપાડી નાખેલાં થૂમડાંનાં કાલરાં
**કડબ-પટ્ટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કડબ' + 'પટ્ટી.'] (લા.) કડબ ઉપર લેવામાં આવતો કર, કડબ-વેરો
**કડબ-વેરો** પું. [જુઓ 'કડબ' + 'વેરો.'] કડબ-પટ્ટી
**કડબિયો** પું. [જુઓ 'કડબ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કડબ વેચનારો માણસ
**કડબી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કડબ' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કડબ. (૨) ઢોર બહુ નથી ખાતાં તેવું એક જાતનું ઘાસ
**કડબું** ન. બાજરાના જેવો દેખાતો એક છોડ
**કડબોળું** ન. [મરા. 'કડબોળે'] ભેળસેળ, મિશ્રણ
**કડમ** (-મ્ય) સ્ત્રી. એક જાતની ભાજી
**કડ-મડ** (કડય-મડય) સ્ત્રી. [રવા.] સહેજ માંદગી
**કડમડ-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. ખાટખટૂંબો, આંબલીવેલ (એક વનસ્પતિ) [હાથે પહેરવાની રૂપાની મોટી કડલી
**કડલિયું** ન. [જુઓ 'કડલું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] પુરુષોને
**કડલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કડલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] હાથ-પગમાં પહેરવાનું સોના-ચાંદીનું નાનું કડું, કલ્લી
**કડલી-બ્યાવી** સ્ત્રી. ચણાની દાળ
**કડલું** ન. [સં. कटक > પ્રા. कडअ + અપ. उल्ल- ત. પ્ર.] સોના-ચાંદીનું સ્ત્રીઓને પગમાં પહેરવાનું ગોળાકાર ઘરેણું, કલ્લું
**કડલો** પું. અંગૂઠા અને આંગળી વચ્ચે સમાતો જથ્થો, કોળી
**કડવ** ન. [સં. कुडुव] એક જાતનું વાદ્ય
**કડવક** ન. [સંસ્કૃતીકરણ પામેલો શબ્દ] વર્ણનાત્મક કાવ્યના સંધિબંધનો એક પેટા એકમ, કડવું. (કાવ્ય.)
**કડવટિયું** ન. એક ઔષધ-દવા
**કડવાણી** (કડવણી) સ્ત્રી. કનડગત, પજવણી, હેરાનગતી
**કડવાસી** સ્ત્રી. કડછી
**કડવળિયું** ન. [સં. कट > પ્રા. कड + 'વળિયું.'] દોરડાંને વળ ચડાવવાનું લાકડાના બે ટુકડાનું સાધન
**કડવંચું** (-વચ્ચું) ન. કડવંચી નામના વેલાનું ફળ
**કડવંચી** (-વચ્ચી) સ્ત્રી. એક જાતનો વેલો

**કડવાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કડવું[1]' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] કડવાશ, કડવાપણું. (૨) (લા.) વિરોધ, આડાઈ. (૩) કજિયો, કુસંપ

**કડવાટ** પું., (-ટય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કડવું[1]' + ગુ. 'આટ' ત. પ્ર.] જુઓ 'કડવાઈ'–'કડવાશ.'

**કડવાટવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'કડવાટ',-ના. ધા.] કડવું થાય એમ કરવું. (૨) કડવી દવા પાવી. (૩) (લા.) ટેવ પાડવી [કડવો પદાર્થ–દવા. (૨) કડવાશ

**કડવાણ[1]** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ કડવું[1] + ગુ. આણ' ત.પ્ર.]

**કડવાણ[2]** (-ણ્ય) સ્ત્રી. આંખનો કઠાપો

**કડવાણી[1]** જુઓ 'કડવાણ.[1]'

**કડવાણી[2]** સ્ત્રી. એક જાતનો છોડ

**કડવાણી[3]** સ્ત્રી. પ્રસવ થયા પછી ગર્ભાશયમાંથી લોહી સાથે પ્રવાહીનું વહેવું એ

**કડવા-બોલું** વિ. [જુઓ 'કડવું[1]' + 'બોલવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ.પ્ર.] કડવાં વચન કહેનારું, અ-પ્રિયવાદી

**કડવાલી** સ્ત્રી. ઘાસની સાવરણી

**કડવાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કડવું[1]' + ગુ. 'આશ' ત.પ્ર.] જુઓ 'કડવાઈ.' (૨) કડવું ઓષધ

**કડવી[1]** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'કડવું[1]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) એક જાતની કડવી વેલ, ગળો

**કડવી[2]** સ્ત્રી. ઘાટું વાવેલું અને ચાર માટે કાપેલું ઘાસ. (૨) ખાદ્દી. (૩) કચરો

**કડવું[1]** વિ. [સં. कटुक > પ્રા. कडुअ–મૂળ 'તીખું' અર્થ] સ્વાદમાં લીંબડા તૂંબડાં અફીણ વગેરેના પ્રકારનું. (૨) (લા.) દુઃખ લાગે તેવું. (૩) ન ગમે તેવું, અ-પ્રિય. [-વી આંખ (-ખ્ય) (રૂ.પ્ર.) રોષની દૃષ્ટિ. (૨) ઈર્ષ્યાની નજર. -વી ખીચડી (રૂ.પ્ર.) જેને ત્યાં મરણ થયું હોય તેને ત્યાં એનાં સંબંધી તરફથી મોકલવામાં આવતું ત્રણ દિવસ સુધીનું ભોજન. -વી જીરી (રૂ. પ્ર.) કાળીજીરી. -વી પખ (રૂ. પ્ર.) વર્ષમાં પુનર્વસુ અને પૂર્વા ફાલ્ગુની નક્ષત્રોના તે તે પંદર દહાડા. -વી ભાજ (-જ્ય)(રૂ.પ્ર.) એક જાતની કડવી ભાજી. -વી રોટી (રૂ. પ્ર.) જુઓ ઉપર 'કડવી ખીચડી.' -વી વાણી (રૂ. પ્ર.) અણગમતાં વેણ. -વી સેના (રૂ. પ્ર.) પીલુના જેવાં પાનવાળો એક ફૂલવાળો છોડ. ૦ ઓસડ (રૂ. પ્ર.) અપ્રિય છતાં હિતકર વાણી. ૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) જતું કરવું. ૦ ઝેર (રૂ. પ્ર.) અત્યંત કડવું. ૦ ઝેર જેવું (-જેઃવું) (રૂ. પ્ર.) અત્યંત અળખામણું. ૦વખ (રૂ. પ્ર.) અત્યંત કડવું. -વો ઘૂંટડો (રૂ. પ્ર.) અપ્રિય સમાચાર કે અનુભવ ખમી ખાવા એ]

**કડવું[2]** ન. [સંસ્કૃતાભાસી कडवक- > પ્રા. कडवम-] ગેય આખ્યાન-કાવ્ય પ્રકારનો સામાન્ય રીતે કોઈ એક રાગમાંનો ઢાળ ઊથલા-વલણવાળો પ્રત્યેક એકમ, મીઠું (ભક્તકવિ દયારામે વાપરેલો શબ્દ)

**કડવુંવાટ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કડવું[1]' -દ્વારા.] કડવો સ્વાદ. (૨) (લા.) લાગણીઓની કડવાશ [કડવું

**કડવેરું** વિ. [જુઓ 'કડવું[1]' + ગુ. 'એરું' તુલ. પ્ર.] વધુ

**કડવો** પું. ગુજરાત-સૌરાષ્ટ્રની પાટીદાર કણબી જાતનો એક પેટાપ્રકાર. (સંજ્ઞા.)

**કડસ** સ્ત્રી. પૂના તરફ થતી એક જાતની કેરી

**કડસલું** ન, [સં. कट- > પ્રા. कड- દ્વારા] ભીંત ઉપર ચોડવામાં આવતો સાંઠીઓનો ગૂંથેલો પડદો

**કડસલો** પું. [જુઓ કડસલું.'] પછીત કે કરાના નીચેના ભાગમાં લૂણો ન લાગે તેમજ પાયામાં પાણી ન ઊતરે એ માટે કરી લેવામાં આવતી માટી–ચૂના–સિમેન્ટની પેડલી. (૨) મોટી ભીંતને લગતી નાની ભીંત ચણીને નીચે બનાવેલું લંડારિયું, પડ-ભીંતિયું

**કડસું** વિ. રોચું, ઢંગધડા વિનાનું, ગામડિયું

**કડંગવું** (કડઙ્ગવું) અ.ક્રિ. [રવા.] ખખડવું. **કડંગાવું** (કડઙ્ગા-) ભાવે., ક્રિ. **કડંગાવવું** (કડઙ્ગા-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**કડંગાવવું, કડંગાવું** (કડઙ્ગા-) જુઓ 'કડંગવું'માં.

**કડંદિયો[1]** (કડન્દિયો) પું. રૂપાનું એક ઘરેણું

**કડંદિયો[2]** (કડન્દિયો) પું. જુઓ 'કરંડિયો.'

**કઢા[1]** સ્ત્રી. એક જાતની હલકી ડાંગર

**કઢા[2]**(-ઢા) સ્ત્રી. [સં. कटाह > પ્રા. कडाह પું.], **-ઢા-**(-ઢા)ઈ[1] સ્ત્રી. [સં. कटाहिका > પ્રા. कडाहिआ] લોખંડનું મોટું બકડિયું, કડાઈ, મોટું કડાયું [કઠોર-તા

**કઢાઈ[2]** સ્ત્રી. [જુઓ 'કડું[2]' + ગુ. આઈ' ત.પ્ર.] અક્કડાઈ,

**કડાઉ[1]** ન. જંગલી ગરનું ઝાડ

**કડાઉ[2]** વિ. જેમાં પથ્થર ઊભા મૂકયા હોય તેવું

**કડાક** ક્રિ. વિ. [રવા.] એવા અવાજથી. [૦ ધૂન (રૂ. પ્ર.) કોરું ધાકોર, કાંઈ પણ ન હોય તેવું]

**કડાકડ[1]** ક્રિ. વિ. [રવા.] કડકડ એવા અવાજથી

**કડાકડ[2]**(-ડય), -ડી સ્ત્રી. [રવા. + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] 'કડ કડ' એવો અવાજ. (૨) (લા.) પડાપડી. (૩) તડાતડી, (૪) હરીફાઈ, હોંસાતોંસી, ચડસાચડસી, સ્પર્ધા. (૫) નકોરડો ઉપવાસ, લાંઘણ. [-ડી ઉપર આવવું (રૂ. પ્ર.) લડવાની અણી ઉપર આવવું. -ડીનો વખત (રૂ. પ્ર.) અણીનો પ્રસંગ. (૨) સરસાઈનો વખત]

**કડાકડો** પું. દૂધલાના જેવું એક જાતનું વૃક્ષ અને એનું લાકડું

**કડાકર** (-રય) સ્ત્રી. ઓખા પાસે મળતી એક જાતની માછલી

**કડાક(-કે)દાર** વિ. [જુઓ 'કડાકો' + ફા. 'ઈ' + 'દાર' પ્ર.] કડાક એવો અવાજ થાય તેવું. (૨) અક્કડ, સખત

**કડાકૂટ** (-ટય) સ્ત્રી. ['કડા' (નિરર્થક) + જુઓ 'કૂટવું.'] (લા.) ગભરાઈ જવાય અને જલદીથી રસ્તો ન સૂઝે તેવું કામ. (૨) માથાકોડ, લમણાંઝીંક. (૩) (લા.) છૂટ-દડીની રમત

**કડાકૂટિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કડાકૂટ કરનારું. (૨) ગૂંચવણવાળું, કંટાળા-ભરેલું

**કડાકૂટો** પું. [+ ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'કડા-કૂટ.'

**કડાકે-દાર** જુઓ 'કડાકા-દાર.'

**કડાકો** પું. [રવા.] મેઘગર્જનાનો અવાજ. (૨) એવા પ્રકારનો અવાજ. (૩) (લા.) ભૂખમરા જેવી હાલત. (૪) નકોરડો અપવાસ. [-કા ફોડવા (રૂ. પ્ર.) આંગળીઓના ટાચકા ફોડવા. -કા પડવા (રૂ. પ્ર.) ઉપવાસ થવા, ભૂખ્યા રહેવું]

**કડાચું** ન. એક જાતનું ઝાડ

**કડા-છાલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કડો' + 'છાલ.'] અંદરના ઝાડની છાલ

**કડા-ઝૂડ** ક્રિ. વિ. ['કડા' નિરર્થક + જુઓ 'ઝૂડવું.'] આડેધડ ઝૂડવામાં આવે એમ. (૨) ધમધોકાર. (૩) સપાટાબંધ. (૪) સેળભેળ થઈ ગયું હોય એમ

**કડા-ઝૂડી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] તડાતડી, કડાકડી

**કડા-ઝોડ** ન. બીક દેખાડવી એ. (૨) ક્રિ. વિ. સેળભેળ થઈ ગયું હોય એમ, કડા-ઝૂડ

**કડાણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'કરેઠી.' (૨) થાંભલી

**કડા-નું** વિ. [સં. कृतक > પ્રા. कडअ + ગુ. 'નું' છ. વિ. અર્થનો અનુગ] -ને માટે સૂચવાયેલું, અંકિત થયેલું

**કડા-પણ** ન. [જુઓ 'કડું' + ગુ. 'પણ' ત.પ્ર.] કડું હોવાપણું

**કડાપો** પું. એ નામનું એક ઝાડ, કડાયો. (૨) કપાસની એક જાત [સ્ત્રીપ્રત્યય] અંદરની શિંગ

**કડા-ફલી**(-ળી) સ્ત્રી. [જુઓ 'કડો' + સં. फल + ગુ. 'ઈ'

**કડાબ-ફૂટ** પું. [રવા.] ચાબુકનો અવાજ [એક અગ્નયસ્ત્ર

**કડા-બંધ** (-બન્ધ) ન. બંદૂક કરતાં વધારે પહોળા મોઢાનું

**કડાબીડ** ક્રિ. વિ. [રવા.] ધમધોકાર. (૨) સજ્જડ, મજબૂત [ટૂંકી બંદૂક

**કડાબીન** સ્ત્રી. [ફા. કરાબીન્] ઘોડેસવારની એક નાની

**કડા-ભાડું** ન. [જુઓ 'કડા[૨]' + 'ભાડું.'] ગોળ પકવવાના કડાયાનું ભાડું [સાધુ. (જૈન)

**કડાય** પું. સંથારો કરનારા સાધુની સેવા-ભક્તિ કરનારો

**કડા(-ડા,-ઢે)શું** ન. [જુઓ 'કડા.[૨]' સં. कटाहिक > પ્રા. कडाहिअ-] કડાઈ, પેણો, બકડિયું

**કડા(-ઢા)યો** પું. કડાયા ગુંદરનું ઝાડ, કડાપો. (૨) કપાસની એક જાત. (૩) એક જાતનો ગુંદર

**કડા(-ઢા)યો-ગૂંદ**(૦ ૨) પું. [+ જુઓ 'ગૂંદ(૦ર).'] કડાયાના ઝાડમાં થતો ગુંદર [બાજુએ લટકતું પેગડું

**કડાલી** સ્ત્રી. [દે.પ્રા.] ઘોડેસવારના પગ ટેકવવાને બે

**કડાવ** પું [સં. कटाह > પ્રા. कडाह] મોટો તાવડો, મોટું કડાયું, મોટો પેણો

**કડાવું** અ. ક્રિ. ચિડાવું, ખિજાવું, ગુસ્સે થવું

**કડાસન** ન. [સં. कटासन ; પૂર્વપદ પ્રા. कड + સં. आसन] દર્ભનું આસનિયું. (૩) ચામડાનું આસનિયું

**કડાંગ-ધીન** પું. [રવા.] નગારાંનો અવાજ

**કડાં-પટી,-ટ્ટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કડું[૧]' + ગુ. 'આં' પ. વિ., બ.વ. + 'પટી(-ટ્ટી.'] દીવાલમાં ઈંટો કે પથ્થરોની સાંધ કોતરી એમાં ભરવામાં આવતી પટ્ટીના આકારની ચીપ

**કડિય(-યે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કડિયો' + ગુ. 'અ-(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કડિયાની સ્ત્રી

**કડિયલ** વિ. જોરાવર, મજબૂત

**કડિયા-કરોળિયો** પું. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'કરોળિયો.'] જમીનમાં સાર કરી ભરાઈ રહેનારો એક જાતનો કરોળિયો

**કડિયા-કામ** ન. [જુઓ 'કડિયો' + 'કામ.'] કડિયાનું પથ્થરની ઘડતર અને ઈંટની પણ ચણતર તેમજ પ્લાસ્ટરનું કામ

**કડિયા(-યો)કોટ** પું. મોઈ દંડાની રમતનો એક પ્રકાર

**કડિયારું** ન. એક જાતનો એ નામનો છોડ, કરિયાતું

**કડિયાળ** ન. [જુઓ 'કડી' + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર., બખ્તર કડીઓનું થતું હતું એટલે] બખ્તર, કવચ

**કડિયાળી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'કડિયાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] મૂળના ભાગમાં લોખંડની કડીઓ ભરાવેલ હોય તેવી (ડાંગ) [કડીવાળું

**કડિયાળું** વિ. [જુઓ 'કડી' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.]

**કડિયાં** ન., બ. વ. છીપવાળાં એક જાતનાં પાણીનાં પ્રાણી

**કડિયું[૧]** ન. [સં. कटिक > પ્રા. कडिय-] કેડ સુધી પહોંચે તેવું કસોવાળું ગ્રામીણ લોકોમાં વપરાતું સીવેલું વસ્ત્ર, કેડિયું, આંગડી. [૦ ઉતારવું (રૂ. પ્ર.) અક્ષતયોનિ કન્યાનો ઉપભોગ કરવો]

**કડિયું[૨]** ન. [સં. कट > પ્રા. कड દ્વારા] સાંઠીનો નાનો કડો. (૨) કૂવા ઉપરના કોશ માટેના થાળામાં આવતું આવળ કે ઘાસનું ગૂંથેલું કડતલું

**કડિયેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'કડિયણ.'

**કડિયો** પું. [દે.પ્રા. कडइय-] પથ્થર ઘડીને ચણવાનું અને ઈંટો ચણવાનું તેમજ દીવાલો વગેરે ઉપર પ્લાસ્ટરનું કામ કરનારો કારીગર

**કડિયો-કોટ** જુઓ 'કડિયા-કોટ.'

**કડિંગ** (કડિઙ્ગ્) પું. [રવા.] ઘંટ વાગવાનો અવાજ

**કડિંગ-ધીન** (કડિઙ્ગ્-), **કડિંગ-ધૂમ** (કડિઙ્ગ્-) પું. [રવા.] નોબત-નગારાં વાગવાનો અવાજ

**કડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કડું[૧]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] પાતળા સળિયા કે તારને ગોળાકાર વાળી કરેલો નાનો આકાર. (૨) એ આકારની કાનની સાદી વાળી. (૩) અંકોડી, આંકડી. (૪) હૂક. (૫) (વા.) ચોપગાં જાનવરોનું છાતીનું હાડકું. [૦ કરવી (રૂ. પ્ર) કોર્ટના હુકમથી કેદ કરવું. ૦ ઘાલવી (રૂ. પ્ર.) બેડી પહેરાવવી. ૦ દેવી, ૦ મારવી (રૂ. પ્ર.) સાંકળ ચડાવવી. (૨) સરકારી રાહે કબજે કરવું] [વૃત્તોનો શ્લોક

**કડી[૨]** સ્ત્રી. કાવ્ય કે પદ્યની તૂક. (૨) અક્ષરમેળ ગણમેળ

**કડી-આંકડા** વિ. [જુઓ 'કડી[૧]' + 'આંકડો.'] કડીઓથી આંકડા જેવું બનાવેલું

**કડી-કાઠ** પું. [+ જુઓ 'કાઠ.'] વળી. (૨) વાંસડો

**કડી-કાપડી** પું. [+ જુઓ 'કાપડી.'] (લા.) ભિખારી, માગણ

**કડી-કાંટો** પું. [+ જુઓ 'કાંટો.'] આંકડી, બકલ

**કડી-ઝૂડ** વિ. [+ જુઓ 'ઝૂડવું.'] (લા.) આનંદ અને ઉત્સાહ આપે તેવું

**કડી-તોડ** વિ. [+ જુઓ 'તોડવું.'] કડી અથવા સાંકળ તોડી નાખે તેવું. (૨) (લા.) મજબૂત. (૩) વજનદાર

**કડી-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] કડીવાળું

**કડી-ધીમ** ક્રિ.વિ. [રવા.] નગારાનો અવાજ થાય એમ, કડિંગ-ધૂમ [ઝાડ ઉપર ઊગતો એક છોડ

**કડી-પાન** ન. [જુઓ 'કડી[૧]' + 'પાન.'] સમુદ્રકાંઠા નજીક

**કડી-બદ્ધ** વિ. [જુઓ 'કડી[૨]' + સં.] કડીઓથી બંધાયેલું-રચાયેલું. (૨) શ્લોક-બદ્ધ

**કડી-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [જુઓ 'કડી[1]' + ફા. 'બન્દ્.'] (લા.) એક કડીનું, એક-સામટું, રકમ-બંધ
**કડી-ભાષા** સ્ત્રી. [જુઓ 'કડી[1]' + સં.] સંપર્કની ભાષા, 'લિંક લૅંગ્વેઇજ.' (૨) સહભાષા, 'ઍસોશિયેઇટ લૅંગ્વેઇજ'
**કડી-માળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કડી[1]' + સં. माला + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય] ઘોડાનું કડીઓવાળું ચોકડું, લગામ
**કડીંચી** સ્ત્રી. એક જાતનું તંતુ-વાદ્ય, સિતાર. (૨) રાવણ-હથ્થો
**કડુ** ન. આસમાની રંગના ફૂલવાળો એક છોડ (કરિયાતા ને કલંબા સાથે ઉકાળી તાવ ઉપર ઉપયોગી)
**કડુ-કંદ** (-કન્દ) પું. [+ સં.] એક જાતનો કંદ, કનખડી
**કડુ-ખજૂર** પું. [+ જુઓ 'ખજ્રૂર.'] એક જાતનું ફળ, કારીક-ફળ
**કડુ-ગુજરી** સ્ત્રી. એ નામની એક રમત, હાલ-પિછોડો
**કડુ-છાલ** ન. [સં. कटु > પ્રા. कडु + જુઓ 'છાલ.'] કડવી છાલનું એક ઝાડ
**કડુશ** ન. કૌચાંનું ઝાડવું
**કડું[1]** ન. [સં. कटक > પ્રા. कडअ-] ધાતુના સળિયાને વાળી કરવામાં આવેલો ગોળ આકાર. (૨) સોના-ચાંદીનું હાથનું એવું ઘરેણું. (૩) આરસાની દૂતી ભરાવી રાખવા માટેનું જળવા ઉપરનું બાંધેલું ગાળીનું. (વહાણ.) (૪) (લા.) હાથ-કડી [સખત
**કડું[2]** વિ. [હિં. 'કડા'] સ્વભાવથી કડક. (૨) આંકરું,
**કડૂખલો** પું ઓસરી આગળનું ભીંતડું. (૨) નાની સાંકડી બાજુની જગ્યા, કોઠો. (૩) નાની ઓરડી
**કડૂચું** વિ. [જુઓ 'કડછું.'] કડછું, આછી કડવાશવાળું. (૨) કસાણું, બેસ્વાદ [(રૂ. પ્ર.) ખૂબ માર મારવો]
**કડૂસલો** પું. અવ્યવસ્થિત ઢગલો, ખડકલો. [૦ **કાઢવો**
**કડેડવું** અ. ક્રિ. [રવા.] કડડ કરીને પડી જવું, કડડ કરીને ખસી પડવું ભાંગીને નીચે પડી જવું. **કડેડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**કડેડાટ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કડેડવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] 'કડડ' એમ અવાજ સાથે. (૨) (લા.) ભારે ઝડપથી, સપાટા-બંધ, ઝપાટા-બંધ
**કડેડાટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કડેડાટ' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] 'કડડ' એવો અવાજ. (૨) ટાઢની તીવ્રતા. [૦ **બોલાવી** (રૂ. પ્ર.) 'કડડ' એવા અવાજે ભાગી છૂટવું]
**કડેડાવવું** જુઓ 'કડેડવું'માં.
**કડેડિયાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'કડેડવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] (લા.) આંધળિયાં, યાહોમ
**કડે-ધડે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કડ[3]' + 'ધડો,' + બેઉને ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] (લા.) ધમધોકાર, બહુ સારી રીતે. (૨) પૂરબહાર, રોફમાં. (૩) સપાટા-બંધ. (૪) આનંદમાં
**કડેરો** પું. ગંજીફો રમનાર માણસ
**કડેલિયો** પું. ગોખના કાંગરાની ઉપરનો ભાગ. (સ્થાપત્ય.)
**કડેલું** ન. હીકરાની ઠીબ
**કડો[1]** પું. [સં. कट-क > પ્રા. कडअ-] સાંઠીથી ગૂંથેલું ચોરસ કે લંબચોરસ આકારનું માંડવા ઉપર કે દીવાલે બાંધવામાં આવતું તાપડું. (૨) વહાણ ઉપર બાઝી જતી છીપો અગર એનો બનેલો પથ્થર. (વહાણ.) [અંદરજાતનું ઝાડ
**કડો[2]** પું. [સં. कुटज > પ્રા. कुडअ-] ઇંદ્રયવનું ઝાડ,
**કડો[3]** પું. સુરત જિલ્લામાં થતી એક જાતની હલકી ડાંગર [પાડવાનું એક સાધન
**કડો-ફટ** ન. ચકમક અને મુંજ કે સૂતરની દોરીથી અગ્નિ
**કડોલી** ન. એક જાતનું ઇમારતી લાકડું [બદસૂરત
**ક-ડોળ** વિ. [સં. कु + જુઓ 'ડોળ.'] બેડોળ, કદરૂપું,
**કઢણ[1]** (-ણ્ય) જુઓ 'કડણ.' [વાળું ઓસામણ
**કઢણ[2]** ન. [જુઓ 'કઢવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] મસાલા-
**કઢણિયું** વિ. [+ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) કઢાપો કરવાના સ્વભાવવાળું, ચીડિયું, કઢાણું [કઢણાઈ
**કઢણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાઢવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] (લા.)
**કઢલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાઢવું'–ભૂ. કૃ. 'કાઢેલું' દ્વારા.] દાણિયેથી અંટાઈ ઘચામાંથી બહાર નીકળી કાંઠે પડેલી કોડી
**કઢવું** સ. ક્રિ. [સં. क्वथ > પ્રા. कढ, પ્રા. તત્સમ] ઊકળી ઊકળીને ઘાટું થાય એમ કરવું, ખૂબ ઉકાળવું. (૨) અ. ક્રિ. કઢાપો અનુભવવો. **કઢાવું[2]** કર્મણિ., ભાવે., ક્રિ.
**ક-ઢંગ** (કઢઙ્ગ) પું. [સં. कु + જુઓ 'ઢંગ.'] ખરાબ રીત-ભાત, ગેર-ચાલ, કુ-ચાલ [પ્ર.] કઢંગાપણું
**કઢંગાઈ** (કઢઙ્ગાઈ) સ્ત્રી. [જુઓ 'કઢંગું' + ગુ. 'આઈ' ત.
**ક-ઢંગું** (કઢઙ્ગું) વિ. [જુઓ 'ક-ઢંગ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ખરાબ ઢંગવાળું, વિચિત્ર હાલહવાલવાળું. (૨) બેડોળ, કદરૂપું, બદ-સૂરત. (૩) (લા.) અશ્લીલ હાલતમાં રહેલું
**કઢા, ૦ ઈ** જુઓ 'કડા[1]'–'કડાઈ.[1]'
**કઢા-કઢાયું** વિ. ભરત ભરેલું [કલેશ
**કઢાગરો** પું. [જુઓ 'કઢવું' દ્વારા.] (લા.) કઢાપો. (૨)
**કઢાણું** વિ. [જુઓ 'કઢવું' + ગુ. 'આણું' ત. પ્ર.] (લા.) બેસ્વાદ, સ્વાદ વિનાનું. (૨) ચિડિયલ, કઢણિયું
**કઢાપો** પું. [જુઓ 'કઢવું' + ગુ. 'આપો' કૃ.પ્ર.] (લા.) ગુસ્સો લાવી લોહી તપાવવું એ. (૨) દાઢ કે માથાનો સખત દુખાવો. (૩) ધામ, અકારો. (૪) કળતર, વેદના
**કઢામ, ૦ ણું(-ણૂં)** ન. ખેડૂત પોતાનાં સાધન ઉપાડી જવા જે ત્રિકોણાકાર ચોકઠું વાપરે છે તે. (૨) ઘોડા અને બળદને પલોટવાનું વગર પૈડાનું જમીન ઉપર ઘસરડાતું તણાય તેવું લાકડાનું ત્રિકોણાકાર ચોકઠું. (૩) ધીસરું, બેલાખડું [સાધન
**કઢામણી[1]** સ્ત્રી. લાકડું અંદર નાખી વહેરવાનું ત્રિકોણાકાર
**કઢામણી[2]** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાઢવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ.પ્ર.] પૈસા કઢાવવાની રીત. (૨) મૂઠી ખોલાવવી એ
**કઢામણું** ન. જુઓ 'કઢામ'-'૦ણું.'
**કઢાયું** જુઓ 'કડાયું.'
**કઢાયો[1]** પું. ચાંદલા વગરની છેડે મૂછ જેવી સૌથી લાંબા છેડા ઉપરની મોરની પીંછી, તરવારડી [દોરડું, તાણિયો
**કઢાયો[2]** પું. તરિયલને ગાડા સાથે જોડવાનું વરત જેવું
**કઢાયો[3]** જુઓ 'કડાયો.'
**કઢાયો-ગૂંદ(૦ર)** જુઓ 'કડાયો-ગૂંદ(૦ર).' [કઢાવેલું
**કઢારું[1]** વિ. [જુઓ 'કાઢવું' + ગુ. 'આરું' કૃ.પ્ર.] ઉછીનું

**કઢારું[૨]** ન. [સં. काष्ठ-गृह->પ્રા. कट्ठ-हर- દ્વારા] (લા.) ઘરની લગોલગ ઢોરને બાંધવાનું સ્થાન, ઢોર-બાર. (૨) નીચે ઉતારેલી ઓસરી. (૩) ઘરની પછવાડેનો વાડો

**કઢારો** પું. [જુઓ 'કાઢવું' + ગુ. 'આરો' કૃ.પ્ર.] પાછું આપવાની શરતે અનાજ વગેરે વધારીને આપવાનો કરાર. (૨) ધીરેલાં નાણાંનો વધારો

**કઢાવવું, કઢાવું[૧]** જુઓ 'કાઢવું'માં.

**કઢાવું[૨]** જુઓ 'કઢવું'માં.

**કઢાશ** ન. હળની આડે રાખવાનું સાધન. [૦ કરવો (રૂ.પ્ર.) હળ વગેરે ખેતીનાં ઓજાર નીચે કઢાસણું નાખવું કે જોડવું]

**કઢાળ[૧]** ન. [જુઓ 'કાઢવું' + ગુ. 'આળ' કૃ.પ્ર.] ખેતરમાં જવા આવવા માટે વાડમાં રાખેલું છીંડું, ખોડીબારું. (૨) વાડ કે કોટ ઉપર જવાનું પગથિયું

**કુ-ઢાળ[૨]** વિ. [સં. कु + જુઓ 'ઢાળ.'] જેનો ઢાળ બરાબર ન હોય તેવું, ખરાબ ઢાળવાળું. (૨) ઊભા ઢાળનું, કરાડ

**કઢિય(-યે)લ** વિ. [સં. क्वथित->પ્રા. कढिय + इल्ल પ્ર.] કઢેલું, સારી રીતે ઉકાળેલું, કઢાયું

**કઢિયો** પું. [જુઓ 'કાઢવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] (લા.) ગોલો, નોકર. (૨) ગંજીફાનું એક પાનું—ગુલામ

**કઢી** સ્ત્રી. [સં. क्वथिक्का>પ્રા. कढिआ] બાજરી કે ચણાનો લોટ અને મસાલો મેળવી વઘારી ઉકાળેલ છાસની વાની. (૨) ખવાસને માટે મજાકમાં કે તિરસ્કારમાં કહેવાતી એ સંજ્ઞા. [૦ કરવી. (રૂ.પ્ર.) ખૂબ નુકસાન કરવું. ૦ છાંટણું (રૂ.પ્ર.) મરજાદી વૈષ્ણવોમાં સંભોગ માટે વપરાતો સાંકેતિક શબ્દ. ૦ હાનજી (રૂ.પ્ર.) ખુશામતિયું. ૦નો સ્વાદ ચાખવો (રૂ.પ્ર.) અનુભવ લેવો]

**કઢી-ચટું(-ટ્ટું)** વિ. [જુઓ 'કઢી' + 'ચાટવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] (લા.) ખુશામત કરનારું, માખણિયું. (૨) લાભ લેવાને ટેવાઈ ગયેલું, લાલચુ

**કઢી-લીમડો, કઢી-લીંબડો** પું. [જુઓ 'કઢી' + 'લીમડો'-'લીંબડો.'] કઢી દાળ ચટણી વગેરેમાં જેનાં પાંદડાં વપરાય છે તે સુગંધીદાર મીઠો લીંબડો

**કઢેલું** જુઓ 'કઢાયું.' [ઉકાળેલું, કઢેલું, કઢિયલ

**કઢૈયું** વિ. [જુઓ 'કઢવું' + ગુ. ઐયું' કૃ.પ્ર.] સારી રીતે

**કઢો** પું. [જુઓ 'કઢવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઉકાળો, કાઢો. (૨) (લા.) ખવાસની મજાક કે તિરસ્કારનો એ શબ્દ. (૩) માથામાં થતો દુખાવો, કઢાપો

**કુ-ઢોર** ન. [સં कु + જુઓ 'ઢોર.'] હલકું ગણાતું ઢોર—ગધેડું ખચ્ચર વગેરે [સખત

**કઢોરમ** વિ. [સં. कठोर>પ્રા.कढोर દ્વારા] કઠોર, કઠણ,

**કણ** પું. [સં.] પદાર્થનો નાનામાં નાનો ટુકડો. (૨) રજકણ. (૩) લોહીના ટીપાનો નાનામાં નાનો ભાગ. (૪) અનાજનો દાણો. (૫) આંટણ, ડણ. [-ણે ચઢ(-ઢ)વું (રૂ.પ્ર.) ડૂંડામાં દાણા બાજવા. (૨) ફોલ્લાનું પાક ઉપર આવવું]

**કણ(-ણે)ક[૧]** (-કય) સ્ત્રી. [સં. कणिका> પ્રા. कणिआ] ભિક્ષાર્થીને આપવામાં આવતો દાણો. (૨) બાંધેલો લોટ. [૦ કરાવવી (રૂ.પ્ર.) ભિક્ષામાં દાણા પામવા. ૦ કાઢવી (રૂ.પ્ર.) ભિક્ષામાં આપવાનો દાણાનો ભાગ જુદો રાખવો. ૦ કેળવવી (કે-), ૦ ગૂંદવી, ૦ ટૂંપવી (રૂ. પ્ર.) પાણી વગેરેમાં બાંધેલા લોટને ખૂબ કસણવો. ઘઉંની કણ(-ણે)ક (-કય) (રૂ.પ્ર.) જેમ ફાવે તેમ કેળવાય તેવું]

**કણક[૨]** પું. એક મોટી જાતનો વાંસ [બાળકનો કણછાટ

**કણ-કણ** (કણ્ય-કણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કણકણવું.'] કચવાયેલા

**કણકણવું** અ. ક્રિ. [રવા.] દુઃખ કે અસંતોષનો કણછાટ કરવો, કણછવું. (૨) (લા.) ધીમે ધીમે બોલવું. (૩) બબડવું. (૪) સહેજ કંપવું. કણકણાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.

**કણ-કણ-હાર** પું. [સં.] દાણાનો ઢગલો

**કણકણા(-ણી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'કણકણવું + ગુ. 'આ'—'ઈ' કૃ.પ્ર.], **-ણાટ,-ટો** પું. [+ ગુ. 'આટ'—'આટો' કૃ. પ્ર.] કણછાટ

**કણકણી** જુઓ 'કણકણા.'

**કણકણો** પું. [જુઓ 'કણકણવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] કણછાટ

**કણકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] કચૂડ કચૂડ થવું. (૨) ઊંઘમાં બોલવું. (૩) રિબાવું, તલસવું

**કણ-કસાઈ** પું. [સં. + જુઓ 'કસાઈ.'] (લા.) સડેલા દાણા વેચનારો વેપારી (જંતુઓનો એમાં વિનાશ થતો હોઈ)

**કણકા** (કણ્યકા) સ્ત્રી. [સં. कणिका] પ્રસાદનો નાનો ટુકડો. (પુષ્ટિ.) [વેપારી, કણિયો

**કણકિયો** પું. [જુઓ 'કણક[૧]' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] દાણાનો

**કણકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કણકું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] દાણાના નાના નાના ભાંગેલા કણ (મોટે ભાગે ભાંગેલા ચોખા). [૦ તબકાવવી (રૂ.પ્ર.) કણકીની ચેંશ કરવી]

**કણકી-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] કણકીવાળું, દાણાદાર, રવાદાર

**કણકું** ન. [જુઓ સં. कण + ગુ. 'કું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] દાણા ભરડતાં પડતો ઝીણો આખો ભૂકો

**કણકો** પું. [જુઓ 'કણકું.'] દાણો

**કણ-ગણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'ગણવું.'] ઓરણીમાં દાણા પડે તેવી સગવડ કરવી એ. (૨) ઓરણીમાં દાણા ઓરતાં એક બાજુ વધારે દાણા પડવાપણું

**કણ-ગરી** સ્ત્રી. [સં. + ફા. 'ગર' પ્ર. + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઊપજ ઉપર ખેડૂત પાસેથી લેવાતી રાજ્યની બાબત, રાજ્ય-હક્કની લેતરી

**કણછ** (-છ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કણછવું.'] કણછાટ

**કણછવું** અ. ક્રિ. [રવા.] દુઃખથી ઊંહકારા કરવા, કણકણવું. (૨) ઊંઘમાં બોલવું. કણછાવું ભાવે., ક્રિ.

**કણજ** પું., ન. એક જાતનું ઇમારતી ઝાડ અને લાકડું

**કણજરી** પું. એક જાતની બાજરી

**કણજ(-ઝ)રો** પું. ભાજી થાય તેવા પ્રકારનો એક છોડ

**કણજિયું** ન. [જુઓ 'કણજી' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] કણજીનું તેલ [બિયાંમાંથી તેલ નીકળે છે તેવું એક ઝાડ

**કણજી** સ્ત્રી. [સં. करञ्जिका> પ્રા. करंजिआ] જેનાં તેલી-

**કણજું** ન. [જુઓ 'કણજી' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] કણજીનું બિયું

**કણજો** પુ. એ નામનો એક છોડ, કણેજરો. (૨) એ નામનું એક બીજું ઝાડ, મહાકરંજ [કરાંજવું એ

**કણઝ** પું., (-ઝ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કણઝવું'.] મળોત્સર્ગ માટે

**કણઝરડો** પું. એ નામનો એક છોડ

**કણઝરો** જુઓ 'કણજરો.'
**કણઝવું** અ. ક્રિ. [રવા.] મળોત્સર્ગ માટે ઊંહકારો કરવો, કરાંજવું. **કણઝાવું** ભાવે., ક્રિ.
**કણઢિયો** પું. હાથમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું
**કણડું-કોઢ** પું. [નિરર્થક + જુઓ 'કોઢ.'] જેમાંથી રસી વહે તેવો એક પ્રકારનો કોઢનો રોગ [અપાતું અનાજ
**કણતું** ન. [સં. कण + ગુ. 'તું' ત.પ્ર.] માસિક પગાર તરીકે
**કણ-દાર** વિ. [સં. + ફા. પ્રત્યય] કણવાળું, દાણાદાર
**કણદિયો**[1] જુઓ 'કરંડિયો'–'કડંદિયો.'
**કણદિયો**[2] પું. સ્ત્રીઓને હાથે પહેરવાનું કાંગરીવાળું એક જાતનું ઘરેણું
**કણદોરો** જુઓ 'કંદોરો.'
**કણ-પીઠ** સ્ત્રી. [સં., ન.] દાણાનો જ્યાં વેપાર કરવામાં આવે છે તેવું વેપારીઓને બેસવાનું સ્થાન, દાણા-પીઠ
**કણબ(-બે)ણ(-ણ્ય)** સ્ત્રી. [સં. कुटुम्बिनी > પ્રા. कुडुंबिणी] (લા.) કણબી પાટીદારની સ્ત્રી
**કણબી** પું. [સં. कुटुम्बिक- > પ્રા. कुडुंबिअ-, મૂળ અર્થ કુટુંબવાળો; પછીથી] (લા.) ગુજરાત–સૌરાષ્ટ્રમાંની એક ખેડૂત કોમ (જેના 'લેઉઆ' 'કડવા' અને 'આંજણા' એવા ત્રણ ભેદ છે.) (૨) મહારાષ્ટ્રમાંની ખેતી કરનારી એવી એક જાત
**કણબી-વાડ (-ડ્ય)** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'વાડ.[2]'], **-ડો** પું. [+ જુઓ 'વાડો.'] કણબી લોકોને રહેવાનો વાસ
**કણબેણ (-ણ્ય)** જુઓ 'કણબણ.' [થવું
**કણમણવું** અ. ક્રિ. [રવા.] કણકણવું. (૨) (લા.) નાખુશ
**કણમણાટ** પું. [જુઓ 'કણમણવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] કણકણાટ. (૨) (લા.) નાખુશી, અસંતોષ
**કણમય** વિ. [સં.] દાણાથી ભરેલું
**કણ-માત્ર** વિ. [સં.] ફક્ત દાણા હોય તેટલું કે તેવું
**કણવ** પું. એક જાતનું એ નામનું ઘાસ
**કણવટ(-ત)** ન. [સં. कणवृत्ति- > પ્રા. कणवुट्टि સ્ત્રી.] ભિક્ષાથી ભેગું કરેલું પરચૂરણ અનાજ
**કણવટિ(-તિ)યું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ભિક્ષા કરીને પોતાની વૃત્તિ ચલાવતું. (૨) ન. કણવટ
**કણ-વિભાવ** પું. [સં.] સૂક્ષ્મતા ભરેલી વિભાવના, 'કૉર્પ્યુસ્ક્યુલર કૉન્સેપ્ટ' (હ. ભા.)
**કણવીર** ન. [સં., પું.] એક ફૂલઝાડ, કરેણ, કણેર (ત્રણે જાતની)
**કણવું** અ. ક્રિ. [રવા.] કણકણવું. (૨) કરાંજવું
**કણ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કણવટ.' [રીતે
**કણ-શઃ** ક્રિ. વિ. [સં.] કણ કણ કરીને. (૨) (લા.) સંપૂર્ણ
**કણસ(-સું)** ન. [સં. कणिश-(क) > પ્રા. कणिस(अ)-] અનાજના સાંઠા કે ઘાસ ઉપરનો કણ ભરેલો ડોડો, કણસલું
**કણસવું** અ. ક્રિ. [રવા.] કણવું, કણકણવું, કણછવું
**કણસલાઈ** સ્ત્રી. એક જાતનો કાન-ખજૂરો
**કણસલું** ન. [જુઓ 'કણસ' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'કણસ.' [સાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**કણસવું** અ. ક્રિ. [રવા.] કણવું, કણકણવું, કણછવું. **કણ-**
**કણસાઈ** સ્ત્રી એક મિષ્ટાન્ન, મોતીચૂર, મોતૈયો
**કણસાટ** પું. [જુઓ 'કણસવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] કણછાટ, કણકણાટ
**કણસાવવું** જુઓ 'કણસવું'માં.
**કણસાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] કણસવું. (૨) દુઃખમાં રિબાવું
**કણ-સાર** પું. [સં.] કંસાર, લાપસી, ઓરસું
**કણસિયું** વિ. [જુઓ 'કણસ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] દાણા ઉઘરાવી ખાનાર (બ્રાહ્મણ, તુચ્છકારમાં). (૨) (લા.) ક્ષુદ્ર, હલકું, અધમ
**કણ-સિદ્ધાંત(-સિદ્ધાન્ત)** પું. [સં.] શક્તિઓના એકત્રીકરણનો સિદ્ધાંત, 'ક્વૉન્ટમ્ થીયરી' (હ. ભા.)
**કણસી** સ્ત્રી. કસોટી
**કણસું** જુઓ 'કણસ.'
**કણા-કણી** સ્ત્રી. [સં. कण-कणिका] આખા દાણા અને કણકી
**કણાયતું** ન. [સં. कण દ્વારા] દરમાયા તરીકે અપાતું અનાજ, કણોતું. (૨) વિ. મહેનતાણામાં અનાજ લેનારું
**કણાવટી** સ્ત્રી. પિત્તળ અથવા લોઢાની પાટી (લોઢાના મોટા બાંધા ઉપરની). (૨) સુતારનું એક ઓજાર
**કણિક(-ક્ય)** સ્ત્રી. [સં. कणिका] જુઓ 'કણક.[1]'
**કણિકા** સ્ત્રી. [સં.] નાનો કણ. (૨) પ્રસાદનો ટુકડો. (પુષ્ટિ). (૩) આંટણ, ઠણ
**કણિયારો** પું. જુવારની એક વાની [કણ ચણનારું
**કણિયું**[1] વિ. [સં. कण + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] કણીવાળું. (૨)
**કણિયું**[2] ન. એક જાતનું રૂ. (૨) ગોદડું. (૩) ગાદલું
**કણિયો** પું. [જુઓ 'કણિયું.[1]'] અનાજનો વેપારી, કણકિયો
**કણી** સ્ત્રી. [સં.] નાનામાં નાનો કણ. (૨) આંટણ, ઠણ, કપાસી. (૩) થાંભલાને ઉપર કે નીચે બાંધી રાખનાર અર્ધગોલાકાર માંડણી, 'ઍસ્ટ્રગલ' (ગ. વિ.) (સ્થાપત્ય.)
**કણી-દાર** વિ. [સં. + ફા. પ્ર.] કણીવાળું, દાણાદાર
**કણું** ન. [સં. कणक- > પ્રા. कणअ-] આંખમાં પડેલો નાનો રજકણ
**કણૂકવું** અ. ક્રિ. (મોરનું) ટહુકવું
**કણે** ના.યો. [જુઓ 'કને'. (સૌ.)] 'ત્યાં ઠેકાણે' એ અર્થમાં
**કણેક (-ક્ય)** જુઓ 'કણક.[1]'
**કણેકણ** ક્રિ. વિ. [સં. कणेन कणः] પ્રત્યેક કણ આવી જાય એમ, પૂરેપૂરી રીતે
**કણેજરો** જુઓ 'કણજો.'
**કણેઠું** ન. [સં. कण દ્વારા] દરેક પ્રકારનું અનાજ
**કણેતુ** પું. [સં. कण દ્વારા] દાણા ઉઘરાવનારો હવાલદાર
**કણેતું** જુઓ 'કણાયતું.' (૨) વિ. કણે ચડેલું. (૩) ન. બલિદાન માટે દેવદેવી સમક્ષ ધરાતું નૈવેદ્ય
**કણેર (-રય)** સ્ત્રી. [સં. कणवीर પું.] એક ફૂલઝાડ (જેનાં ફૂલ મહાદેવને ચડે છે.) કણવીર, કરેણ (ત્રણે જાતની)
**કણેરી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કરેણના રંગનું
**કણેરું** ન. એ નામનું એક ઘાસ
**કણો**[1] પું. [સં. कणक- > પ્રા. कणअ-; આકાર-સામ્યે] (લા.) સર્પનું તાજું જન્મેલું સાપોલિયું
**કણો**[2] પું. રેંટિયાની ધરી. (૨) ચરખાનો આંકાવાળો લોઢાનો જાડો સળિયો. (૩) રેંટો, ફાળિયું (માથે બાંધવાનું). (૪) મણકો. (૫) રૂનું શુદ્ધ થતાં અંકોડા જોવા ઉપાડવાનું

સાધન

**કણોજી** ન. ડૂંગળીનું બી

**કણેતું** જુઓ 'કણાયતું.'

**કણ્વ-શાખા** સ્ત્રી. [સં.] ઋગ્વેદની એક શાખા. (સંજ્ઞા.)

**કત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [અર. 'કત્'] કિત્તા—લેખણમાં કરવામાં આવતો કાપો. [**૦ મારવી** (રૂ. પ્ર.) કલમના લખવા બાજુના છોલેલા ભાગમાં નાનો ઊભો ચીરો પાડવો]

**કતકાંજન** (-કાઞ્જન) ન. [સં. कतक + अञ्जन] આંખમાં આંજવાનું એક જાતનું ઔષધ

**કતકું** ન. [તુર્કી. 'કુત્કહ્'-લાકડાનો નાનો ટુકડો] ઘોકણું, ટૂંકું ધૂંસું, ડફણું. (૨) ભાંગ ખાંડવા-પીસવાનો લાકડાનો દસ્તો

**કતગીર** પું. [જુઓ 'કત' + ફા. પ્રત્યય] જેના ઉપર રાખી કલમના છેડામાં કાપ મૂકવામાં આવે તે હાડકા કે લાકડાનો ટુકડો

**કત-ચિકાર** ન. એક જાતનું વહાણ. (વહાણ.)

**કત(૦ડ)-ઝોડ** જુઓ 'કતર-ઝોડ.'

**કતડ** વિ. [રવા.] અણસમજુ, અજડ

**કતડકિયું** ન. જુઓ 'કતકું.'

**કતડ-ઝોડ** જુઓ 'કતર-ઝોડ.'

**કતડ-વતડ** ક્રિ. વિ. [રવા.] વગર વિચાર્યે, ગમે તેમ

**કતડિયું**[1] વિ. [જુઓ 'કતડ' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] કતડ. (૨) ખાઈ પી અલમસ્ત થઈ ફરનારું

**કતડિયું**[2] જુઓ 'કતકું.'

**કતડિયો** વિ., પું. [જુઓ 'કતડિયું.[1]'] જુઓ 'કતડિયું.[1]'

**કતડૂકિયો** વિ., પું. [જુઓ 'કતડ' + ગુ. 'ઊક' + 'ઇયું' ત.પ્ર.] કતડ. (૨) અલમસ્ત, ખૂબ જ પુષ્ટ

**કતબો** પું. [અર. કત્બહ્] લવાદનામું, પંચાતનામું

**કતર** (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાતરવું.'] કતરણ, ઝીણા કાપલા

**કતર-કતર** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કાતરવું,' દ્વિર્ભાવ] કાતરવાનો અવાજ થાય એમ

**કત(-ત્ત)ર-ઝોડ** વિ. ઝૂડની જેમ છૂટે નહિ તેવું. (૨) હઠીલું, આડું, જિદ્દી. (૩) કજિયાળું, તોફાની. (૪) કંટાળો આપે તેવું, તિરસ્કારપાત્ર. (૫) સમઝણ વગરનું અક્કલ વગરનું. (૬) ગાંડિયું, દાધારંગું

**કતરણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાતરવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] નાના કાપલા, કતર. (૨) (લા.) કારસ્તાન, તરકટ

**કતરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાતરવું' + ગુ. 'અણી' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] કાતરવાનું સાધન, મોટી કાતર

**કતર-બિયોંત** (-બિયોંત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાતરવું 'દ્વારા.] કાપકૂપ. (૨) કપડાની વેતરણ. (૩) (લા.) અશાંતિ. (૪) ઉચાપત

**કતર-બે** પું. [જુઓ 'કાતરવું 'દ્વારા.] કાપી નાખવું એ. (૨) (લા.) ચિંતન, મનન

**કતરબેં-વટ**(કતરબેં-) પું. દગો, છેતરપીંડી

**કતર-વતર** ક્રિ. વિ. [રવા.] વગર વિચાર્યે, ગમે તેમ

**કતર-ભેદ** પું. [જુઓ 'કાતરવું' + સં.] દગો, છેતરપીંડી

**કતરવાઈ** સ્ત્રી. [ જુઓ 'કાતરવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ.પ્ર. ] કાતરવાનું કામ. (૨) કાતરવાનું મહેનતાણું

**કતર-વેધિયું** વિ. પક્ષપાતી, વગિયું કરનાર, વગીલું

**કતરાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાતરવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ.પ્ર.] કાતરવાનું કામ. (૨) કાતરવાનું મહેનતાણું [જુઓ 'કતરણ.'

**કતરાણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાતરવું' + ગુ. 'આણ' કૃ.પ્ર.]

**કતરામણ** ન. [જુઓ 'કાતરવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ.પ્ર.] કાતરવાનું કામ. (૨) કાતરતાં પડેલા પાતળા કાપલા. (૩) કાતરવાનું મહેનતાણું

**કતરાવવું, કતરાવું**[1] જુઓ 'કાતરવું'માં.

**કતરાવું**[2] અ. ક્રિ. ત્રાંસું જોવું. (૨) ત્રાંસું ચાલવું. (૩) ત્રાંસ ભાગે ફંટાવું. (૪) (લા.) રોષથી વિરુદ્ધ ચાલવું

**કતરાંશ** પું. [જુઓ 'કતરાવું[2]' + ગુ. 'આંશ' ત.પ્ર.] (લા.) વાંકાંપણું, કરડ. (૨) વિરુદ્ધતા. (૩) દ્વેષ, ઝેર

**કતરો** પું. વૈષ્ણવ મંદિરોમાં શ્રીકૃષ્ણના શૃંગાર વખતે મસ્તક ઉપર ધરવાની એક વસ્તુ. (પુષ્ટિ.)

**કતરોંત** (-રોંત) પું. [જુઓ 'કાતરવુ' દ્વારા.] જુઓ 'કતર-બે.'

**કત(-ત્ત)લ** સ્ત્રી. [અર. કત્લ્] કાપાકાપી, ખૂનરેજી. (૨) તલવાર જેવાં સાધનોથી કરવામાં આવતી હત્યા-ઘાત-વધ. [**૦ ની રાત** (રૂ.પ્ર.) કટોકટીનો વખત. (૨) કામની ધમાલનો સમય] [તેવી જગ્યા, 'સ્લૉટર-હાઉસ'

**કત(-ત્ત)લ-ખાનું** ન. [ + જુઓ 'ખાનું'] કતલ થતી હોય

**કત(-ત્ત)લ-ગાહ** સ્ત્રી. [ + ફા.] કતલ થવા-કરવાનું સ્થાન, કતલખાનું [કરનાર

**કત(-ત્ત)લ-બાજ** વિ. [ + ફા. પ્રત્યય.] જલ્લાદ, સંહાર

**કતલે-આમ** જુઓ 'કત્લે-આમ.'

**કતલો** પું. સોના કે રૂપાનો તાર. (૨) સોના કે રૂપાનું બીબું

**કતાર** સ્ત્રી. [અર. કિતાર્] પંક્તિ, હાર, ઓળ, 'ક્યૂ'. (૨) હાર-બંધ જથ્થો. (૩) વર્તમાનપત્રનું 'કૉલમ,' કટાર

**કતારિયું** વિ. ધાંધલ કરનારું, કજિયાળું [બનાવ

**કુ-તાલ**[1](-ળ) પું. [સં. कु + સં.] કુમેળ. (૨) (લા.) અણ-

**કતાલ**[2] વિ. [અર. 'કિતાલ્] કતલ કરનારું, ખૂની

**કતિ-પય** વિ. [સં., સર્વ.] કેટલાક, અમુક (અનિશ્ચિતાર્થે)

**કતિ-વિધ** વિ. [સં. + विधा, બ.વ્રી.] કેટલા પ્રકારનું, કેટલી રીતનું ? (પ્રશ્નાર્થે)

**કતી** સ્ત્રી. [અર.] દરજીનું એક માપ

**કતીકડું** ન. [જુઓ 'કતીકો' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] નાનો કતીકો. (૨) (લા.) વિ. હૃષ્ટપુષ્ટ, માતેલું

**કતીકો** પુ. નાની લાકડી, દંડૂકો

**કતીબડું** ન. નાનું બચ્ચું. (૨) (લા.) વિ. કજિયાળું, તોફાની

**કતીરો** પું. એક જાતનો ગૂંદર

**કતીલું** ન. કૂતરીનું કુરકુરિયું, ભટોળિયું, ગલૂડિયું

**કતેવડું** ન. કટકે કટકે પૂરું કરેલું કામ

**કતોહિયો** પું. વાટપાડુ, લુટારો

**કતોસળ** વિ. મોટું, જબરું, જબ્બર

**કત્તર-ઝોડ** જુઓ 'કતર-ઝોડ.'

**કત્તલ** જુઓ 'કતલ.'

**કત્તલ-ખાનું** જુઓ 'કતલ-ખાનું.'

**કત્તલ-ગાહ** જુઓ 'કતલ-ગાહ.'

**કત્તલ-બાજ** જુઓ 'કતલ-બાજ.'

**કત્તા** સ્ત્રી. ઠીકરીને ઘસીને કરેલો ગોળ ટુકડો

**કત્તી** જુઓ 'કિત્તો.'

**કત્થ(-ત્થ,-થ)ઈ** વિ. [હિં. 'કત્થઈ', જુઓ 'કાથો' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] કાથાના રંગનું, ખેરસારના રંગનું

**કત્થક** વિ. [સં.] વખાણ કરનાર. (૨) ગાવા-બજાવવા-નાચવાનું કામ કરનાર. (૩) નૃત્ય-નૃત્તનો એક પ્રાંતીય પ્રકાર બતાવતું (એવું નૃત્ત-નૃત્ય)

**કત્થન** ન. [સં.] વખાણ. (૨) આપ-વખાણ, બડાઈ, બણગાં

**કત્થા(-ત્થા,-થા)ઈ** વિ. [હિં. 'કત્થઈ', જુઓ 'કાથો' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'કત્થઈ.'

**કત્લ** સ્ત્રી. [અર.] જુઓ 'કતલ.'

**કત્લ-ગાહ** જુઓ 'કતલ-ગાહ.'

**કત્લે-આમ** સ્ત્રી. [અર.] આમવર્ગની કતલ, લોકોની [સામુદાયિક કતલ

**કથ(-થા)ઈ** જુઓ 'કત્થઈ.'

**કથક** વિ. [સં.] કથા કહેનાર. (૨) વક્તા. (૩) (પું.) [પુરાણી. (૪) નટ

**કથડ-નાયકા** પું., બ.વ. કાળી પરજની નાયકા જ્ઞાતિનો એક પ્રકાર. (સંજ્ઞા.) [જાતિનો ભીલ

**કથડ-નાયકો** પું. [જુઓ 'કથડ-નાયકા.'] કથડ-નાયકા

**કથણી** જુઓ 'કથની.'

**કથન** ન. [સં.] કહેવું એ, બોલ, વચન. (૨) વર્ણન. (૩) વિવેચન. (૪) સૂચન, દરખાસ્ત, 'પ્રોપોઝિશન.' (૫) વિધાન, કેફિયત, 'સ્ટેટમેન્ટ.' (૬) દલીલ, 'પ્લી'

**કથન-કલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] કહેવાની કલા, કહેવાની યુક્તિ

**કથન-કાર** વિ. [સં.] કહેનાર

**કથન-ચિત્ર** ન. [સં.] જુઓ 'કથાચિત્ર',-'ઇલસ્ટ્રેશન' (બ.રા.)

**કથન-શૈલિ(-લી)** સ્ત્રી. [સં.] કહેવાની પદ્ધતિ, કહેવાની રીત કે હથોટી ['ઑબ્જેક્ટિવ', 'નૅરેટિવ' (ઉ.જો.)

**કથનાત્મક** વિ. [+ સં. आत्मन्-क] નિરૂપણાત્મક,

**કથનાનુસાર** ક્રિ. વિ. [સં. कथन + अनुसार] કહેવા પ્રમાણે [કથા-કહેવતોનો સંગ્રહ

**કથનાવલિ (-લી, -ળિ, -ળી)** સ્ત્રી. [+ સં. आवलि, -ली]

**કથની(-ણી)** સ્ત્રી. [સં. कथन + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કથા કહેવી એ. (૨) વર્ણન. (૩) કહાણી. (૪) (લા.) ગપ્પું. (૫) કૂથલી

**કથનીય** વિ. [સં.] કહેવા જેવું, કહેવા યોગ્ય, કથ્ય

**કથમપિ** ક્રિ. વિ. [સં. कथम् + अपि] કોઈ પણ રીતે

**કથયિતવ્ય** વિ. [સં. માં ૧૦ મા ગણનો 'अय' વિકરણ લાગી થયેલું શુદ્ધ વિ. કૃ.] કહેવા યોગ્ય, કહેવા જેવું. (૨) ન. કહેવાની હકીકત, કહેવાની વાત કહેવા યોગ્ય કથન

**કથરી** સ્ત્રી. [સં. कन्था] ચીંથરાંની બનાવેલી ગોદડી. (૨) બિછાનું, પથારી. (૩) ઢોરની ચામડી ઉપર થતું નાનું જંતુ, ઈતડી

**ક(-કા)થરોટ** (-ટય) સ્ત્રી. લાકડાનું ધાતુનું કે માટીનું કાળ પડતી-હાંસનું લોટ બાંધવા-મસળવા માટેનું વાસણ

**કથલ્યા-ગોંદ** ન. [હિં.] કંડોળીનું ઝાડ (એમાં ગૂંદર થાય છે.)

**કથવું** સ. ક્રિ. [સં. તત્સમ] કથન કરવું, કહેવું, બોલવું

**કથવો** પું. આંખનું એક દર્દ

**ક-થલ(-ળ)** ન. [સં. कु + स्थल > પ્રા. कत्थल] ખરાબ સ્થળ, કુ-જગ્યા. (૨) મર્મસ્થાન, ગુહ્ય સ્થાન

**કથળવું** અ. ક્રિ. [સં. कु-स्थल- > પ્રા. कुत्थल- દ્વારા ના. ધા.] સ્થાન-ભ્રષ્ટ થવું. (૨) (લા.) ઢીલરું થવું. (૩) કાર્યસિદ્ધિ ન થવી, બગડવું. (૪) તોફાને ચડવું, ઝઘડો કરવો. **કથળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [રીતે

**કથંચિત્** (કથઞ્ચિત્) ક્રિ. વિ. [સં.] કથમપિ, કોઈ પણ

**કથા** સ્ત્રી. [સં.] વાર્તા. (૨) ધાર્મિક પૌરાણિક વાર્તા-કથન. (૩) વર્ણન, બયાન, હેવાલ. (૪) નવલકથા, 'નૉવેલ' (દ. બા.)

**કથાઈ** જુઓ 'કથઈ'-'કત્થઈ.'

**કથા-કથન** ન. [સં.] કથા કહેવાનું કાર્ય

**કથકલી** સ્ત્રી. કેરલ પ્રદેશનો એક નૃત્ય-નૃત્તપ્રકાર

**કથા-કાર** વિ. [સં.] કથાની રચના કરનાર. (૨) કથા કહી બતાવનાર, 'નૅરેટર' (ઉ. જો.) (૩) પું. કથા કહેનાર -વ્યાસ, પુરાણી

**કથા-કાવ્ય** ન. [સં.] વાર્તાના રૂપનું વર્ણનાત્મક-નિરૂપણાત્મક કાવ્ય, 'નૅરેટિવ પોએમ'- 'નૅરેટિવ પોએટ્રી' (ડો.માં.)

**કથા-કીર્તન** ન., બ. વ. [સં.] કથાવાર્તા અને કીર્તન-ભજન

**કથા-કોશ(-ષ)** પું. [સં.] કથા-વાર્તાઓનો સંગ્રહ-ગ્રંથ

**કથા-ક્રમ** પું. [સં.] દરરોજનો કથાવાર્તા કરવાનો કાર્યક્રમ

**કથા-ચિત્ર** ન. [સં.] કથાના પ્રસંગોને મૂર્ત કરતું ચિત્ર-'ઇલસ્ટ્રેશન'

**કથા-ગીત** ન. [સં.] વાર્તાપ્રધાન ગીત-કાવ્ય, 'બૅલેડ' (બ. ક.)

**કથા-ગૃહ** ન. [સં., પું., ન.] કથા કહેનાર અને સાંભળનારાંઓને બેસવાનું સ્થળ

**કથા-ગ્રંથ** (-ગ્રન્થ) પું. [સં.] કથા-વાર્તાનું પુસ્તક

**કથા-ગ્રંથિ** (-ગ્રન્થિ) સ્ત્રી. [સં., પું.] કથામાં સાથે રહેવાની સ્થિતિ, કથાના ભાગ તરીકે આવતાં પાત્રોનો સંબંધ

**કથા-ચક્ર** ન. [સં.] કથા-વાર્તાઓનો સમૂહ

**કથાનક**[1] ન. [સં.] નાની કથા, આડ-કથા, ઉપ-કથા

**ક-થાનક**[2] ન. [સં. कु-स्थानक] ખરાબ જગ્યા. (૨) મર્મસ્થાન, ગુહ્ય સ્થાન

**કથા-નાયક** પું. [સં.] પ્રસંગ-કથાનું મુખ્ય પુરુષ-પાત્ર, કથા-નાયિકાનો પતિ, 'હીરો'

**કથા-નાયિકા** સ્ત્રી. [સં.] પ્રસંગ-કથાનું મુખ્ય સ્ત્રી-પાત્ર, કથા-નાયકની પત્ની, 'હીરોઇન'

**કથાનિકા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કથાનક.'

**કથાનુરાગ** પું. [+ સં. अनुराग] કથા-વાર્તા કહેવાનો અથવા સાંભળવાનો પ્રેમ

**કથાનુસંધાન** (-સન્ધાન) ન. [+ સં. अनु-संधान] કથામાં આગળ પાછળની સંગતિ, વાર્તાના પ્રસંગોનું એકબીજા સાથે જોડાણ [આમુખ, પ્રસ્તાવના

**કથા-પીઠ** સ્ત્રી. [સં., ન.] કથાના પ્રસ્તાવસૂચક ગ્રંથનું મુખ,

**કથા-પુરુષ** પું. [સં.] જુઓ 'કથા-નાયક,' 'હીરો' (આ.બા.)

**કથા-પ્રબંધ** (-બન્ધ) પું. [સં.] કથાનું બંધારણ. (૨) વાર્તા, કથાનક

**કથા-પ્રવીણ** વિ. [સં.] કથા-વાર્તા કહેવામાં નિષ્ણાત

**કથા-પ્રસંગ** (-સઙ્ગ) પું. [સં.] કથામાં જેના વિશે વાત ચાલતી હોય તે વિષય, તે તે કથા-વિષય. (૨) ટૂંકી વાર્તા, 'શૉર્ટ

સ્ટોરી' (દ. બા.). (૩) પેટા વાર્તા, આડ વાર્તા [છે તેવું
કથા-પ્રાણ વિ. [સં.] કથા કરવાનો ધંધો જેની જીવાદોરી
કથા-પ્રાવીણ્ય ન. [સં.] કથા-વાર્તા કહેવામાં નિષ્ણાત હોવાપણું
કથા-બંધ (-બન્ધ) પું. [સં.] કથાના આરંભનો ભાગ, આમુખ, પ્રસ્તાવના, કથા-મુખ, પ્રાસ્તાવિક
કથા-બોધ પું. [સં.] કથા-વાર્તામાંથી ઊભો થતો ધાર્મિક-નૈતિક ઉપદેશ કે સમઝ
કથા-બોલું વિ. [+ જુઓ 'બોલવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] કથા બોલનારું, કથા કહેનારું [પુરાણી
કથા-ભટ,-ટ્ટ પું. [+ જુઓ 'ભટ, -ટ્ટ.'] કથા કહેનાર પૌરાણિક,
કથા-ભાગ પું. [સં.] કથામાં અનેક વિષય અપાયા હોય તેમાં વાર્તાને લગતો ખંડ. (૨) ચાલુ વાર્તાનો હરકોઈ કિસ્સો
કથાભાસ પું. [+ સં. આ-માસ] વાદીએ અને પ્રતિવાદીએ એકબીજા ઉપર ખોટાં દૂષણ ઉત્પન્ન કરવાની ક્રિયા. (તર્ક.)
કથા-મહિમા પું. [સં.] કથાનું માહાત્મ્ય, વાર્તાનું મહત્ત્વ
કથા-મુખ ન. [સં.] જુઓ 'કથા-બંધ.' [કથા-કથન
કથામૃત ન. [+ સં. અમૃત] કથારૂપી અમૃત, આનંદદાયક
કથા-યોગ પું. [સં.] કથા વાર્તા કહેવા માટે મળેલો અવસર. (૨) વાતચીત-સંભાષણનો મળેલો અવસર
કથા-રત વિ. [સં.] કથા સાંભળવામાં મગ્ન
કથારંભ (-રમ્ભ) પું. [+ સં. આ-રમ્ભ] કથાની શરૂઆત. (૨) કથા-બંધ, કથા-મુખ, પ્રસ્તાવના
કથાલાપ પું. [+ સં. આ-લાપ] કથા-વાર્તા
કથા-વક્તા પું. [સં.] કથા કહેનાર, કથાભટ, વ્યાસ. (૨) વાર્તા કહેનાર
કથાવટ (-ટય), -ટી સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] મહેનત, મુશ્કેલી, કપરાઈ
કથાવલિ(-ળિ, -લી, -ળી) સ્ત્રી. [સં.] કથાઓનો સંગ્રહ
કથાવશિષ્ટ વિ. [+ સં. અવ-શિષ્ટ] જુઓ 'કથાવશેષ(૨).'
કથાવશેષ પું. [+સં. અવ-શેષ] કથાનો અંતભાગ. (૨) વિ. માત્ર વાર્તામાં રહેલું, સદ્ગત, મરી ચૂકેલું
કથા-વસ્તુ ન. ન. [સં.] કથા કે વાર્તાની બીજભૂત વાત
કથાવળિ(-ળી) જુઓ 'કથાવલિ.'
કથા-વાર્તા સ્ત્રી. [સં.] ધાર્મિક અને સામાજિક કથાઓ-વાર્તાઓ. (૨) ઈશ્વરસંબંધી ચર્ચા
કથા-વિરક્ત વિ. [સં.] થોડા-બોલું, બહુ ન બોલે તેવું
કથા-વિષય પું. [સં.] કથાવાર્તાનું વસ્તુ, મૂળ પ્રસંગ
કથા-શરીર ન. [સં.] કથાનું માળખું
કથા-શેષ પું. [સં.] જુઓ 'કથાવશેષ(૧)'.
કથા-શ્રવણ ન. [સં.] કથા-વાર્તા સાંભળવાની ક્રિયા
કથા-સર્જન ન. [સં.] કથાની રચના [લગતો સંબંધ
કથા-સંદર્ભ (-સન્દર્ભ) પું. [સં.] કથામાં આવતા પ્રસંગને
કથા-સાહિત્ય ન. [સં.] કથાઓને લગતું ગદ્ય-પદ્યાત્મક લખાણ
કથા-સૂત્ર ન. [સં.] કથાવાર્તામાં વાતનો સળંગ સચવાઈ રહેતો દોર
કથા-સિદ્ધિ સ્ત્રી. [સં.] વાર્તાનું શ્રોતાઓ ઉપર જણાતું શુભ પરિણામ [વાતોડિયું
કથાળવું વિ. [સં. कथा द्वारा] કથા કહેવાનો શોખ ધરાવનારું,
કથાળો પું. કંટાળો, અણગમો
કથાંતર (કથાન્તર) ન. [સં. कथा+अन्तर] કથામાં પ્રવેશતી બીજી કથા, આડ-કથા, ઉપ-કથા. (૨) એક કથા ચાલુ હોય તેમાં અસંગત બીજી કથા કહેવી એ. (૨) મૂળ કથાનું રૂપાંતર
કથાંશ (કથાંશ) પું. [+ સં. अंश] કથા-ભાગ
કથિક વિ., પું. [સં.] કહેનાર. (૨) કથા કહેનાર
કથિત વિ. [સં.] કહેલું. (૨) ન. કથન, વાતચીત
કથિત-પદ ન. [સં.] એ નામનો એક દોષ. (કાવ્ય.)
કથિતપદત્તા સ્ત્રી., ન. [સં.] કથિત-પદ નામનો દોષ હોવાપણું. (કાવ્ય.)
કથિતવ્ય વિ. [આ સંસ્કૃતાભાસી અસિદ્ધ નવું રૂપ; સં. कथयितव्य થાય.] જુઓ 'કથયિતવ્ય.'
કથીર ન. [સં. कस्तीर > પ્રા. कत्थीर] કલાઈ અને સીસાના ભેળસેળવાળી એક હલકી ધાતુ. (૨) (લા.) તુચ્છ વસ્તુ
કથીરો પું. ઢોરના વાળમાં કે કાનમાં પડતો લોહી ચૂસનારો એક જીવડો, ગિંગોડો
કથો પું. છેડો, અંત. (૨) પીછો, કેડો
કથોદ્ઘાત પું. [સં. कथा+उद्-घात] કથાનો ઉપક્રમ, કથાનો ઉઠાવ. (૨) નાટય-રચનામાં સૂત્રધાર વગેરેના આરંભના સંભાષણવાળો ભાગ, કથોપોદ્ઘાત. (નાટ્ય.)
કથોપકથન ન. [સં. कथा + उप-कथन] પરસ્પરની વાત-ચીત. (૨) વાદવિવાદ, ચર્ચા
કથોપાખ્યાન ન. [સં. कथा + उपाख्यान] કથામાં આવતી આડ-કથા, ઉપાખ્યાન, ઉપ-કથા
ક-થોરું વિ. જુઓ 'કથોલ.'
કથોલ(-ળ, -લું, -ળું) વિ. [આદિ પદ સં. कु + ઉત્તર પદ સ્વતંત્ર નથી] ક-ઠેકાણાનું, ક-જગ્યાનું. (૨) અગવડભરેલું, મુશ્કેલ. (૩) માર્ગની બહારનું, દુર્ગમ, 'આઉટ ઑફ ધ વે'
કથ્થઈ જુઓ 'કત્થઈ.'
કથ્ય વિ. [સં.] કહેવા જેવું, કથનીય. (૨) ન. કહેવાની હકીકત, કથયિતવ્ય
કદ્, -દ[૧]- પૂર્વંગ [સં. कद्-] 'ખરાબ' અર્થમાં
કદ[૨] ન. એક જાતનું રેશમી વસ્ત્ર
કદ[૩] ન. [અર. કદ્] લંબાઈ પહોળાઈ અને જાડાઈથી બનતો ઘેરાવ. (૨) પ્રમાણ, વિસ્તાર. (૩) ઊંચાઈ. (૪) (લા.) પદવી, દરજ્જો, પદ
કદકારી સ્ત્રી. થોડો આનંદ. (૨) સંભોગની ઇચ્છા
કદક્ષર પું. [સં. कद् + अक्षर] ખરાબ અક્ષર. (૨) વિ. ખરાબ અક્ષરવાળું
કદ-ખલા(-ળા)ઈ સ્ત્રી. [જુઓ 'કદ[૧]' + સં. + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ધૂર્તપણું, લુચ્ચાઈ, શઠ-તા
કદ-ખલિ(-ળિ)યું[૧] વિ. [જુઓ 'કદ[૧]' + સં. + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ધૂર્ત, લુચ્ચું [દખલ કરનારું
ક-દખલિયું[૨] વિ. [સં. कु + જુઓ 'દખલ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.]
કદ-ખળાઈ જુઓ 'કદ-ખલાઈ.'
કદ-ખોળ સ્ત્રી. આળ. (૨) નિંદા. (૩) વિ. નિંદા કરનારું
ક-દડું વિ. [સં. कु + જુઓ 'દડ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] બેડોળ, કદરૂપું

**કદડો** પું. [સં. कर्दम- > પ્રા. कद्दम-] નરમ કાદવનો ગંદો રગડ. (૨) (લા.) પદાર્થોને ભેળવી કરવામાં આવતો ગંદવાડ

**કદન** ન. [સં.] ક્રૂરતા-ભરેલી કાપાકાપી. (૨) (લા.) પાપ

**કદન્ન** ન. [સં. कद् + अन्न] શાસ્ત્રમાં ખાવાની મનાઈ કરી હોય તેવો ખોરાક, નિષિદ્ધ અન્ન, (૨) હાનિકારક ખોરાક

**કદન્ન-ભોજી** વિ. [સં., પું.] નિષિદ્ધ ખોરાક ખાનાર

**કદપત્ય** ન. [સં. कद् + अपत्य] ખરાબ સંતાન, કુ-સંતતિ

**કદભ્યાસ** પું. [સં. कद् + अभ्यास] ખરાબ ટેવ, કુ-ટેવ, ક-ટેવ

**કદમ**[1] ન. [સં. कदम्ब પું.] કદંબનું ઝાડ

**કદમ**[2] પું., ન. [અર., 'બે પગલાં વચ્ચેનું અંતર'] બે પગલાં વચ્ચેનું અંતર. (૨) પગલું, ડગલું. [૦ **ઉઠાવવા(-વાં)** (રૂ. પ્ર.) ઝડપથી ચાલવું ૦ **ચૂમવા(-વાં)** (રૂ. પ્ર.) પગે લાગવું. ૦ **દેખાડવા(-વાં)** (રૂ. પ્ર.).નાસી જવું. ૦ **રાખવા-(-વાં)** (રૂ.પ્ર.) ઊતરવું. (૨) દખલગીરી કરવી. (૩) ભાગ લેવો]

**કદમ-ખંડી** (-ખણ્ડી) સ્ત્રી. [સં. कदम्ब-खण्डिका > પ્રા. कदंम-खंडिआ] કદંબોનું નાનું વન

**કદમ-ચરપી** સ્ત્રી. [અર. + ફા.] પગને સ્પર્શ કરી નમન કરવું એ

**કદમનાટ** સ્ત્રી. એક રાગિણી. (સંગીત.)

**કદમ-નિવાજ** વિ. [અર. + ફા.] મહેરબાન, કૃપાળુ, દયાવંત

**કદમ-પેશી** સ્ત્રી. [અર. + ફા.] પગ-પેસારો

**કદમ-બ-કદમ** ક્રિ વિ. [અર. + ફા.] પગલે પગલે. (૨) સાથે સાથે. (૩) ધીમે ધીમે, હળવે હળવે

**કદમ-બાજ** વિ. [અર. + ફા. પ્રત્યય] ઉતાવળે ચાલનારું. (૨) છટાદાર ચાલવાળું. (૩) મોટાં લાંબાં પગલાં ચાલતું

**કદમ-બોસ** વિ. [અર. + ફા.] ચરણ ચૂમનારું. (૨) (લા.) નમ્ર, આજ્ઞાંકિત. (૩) પું. નોકર [ખુશામત

**કદમ-બોસી** સ્ત્રી. [અર. + ફા.] ચરણનું ચુંબન. (૨) (લા.)

**કદમી** વિ. [અર. કદીમ્, -મી] શરૂમાં ગુજરાતમાં આવેલા (પારસીઓ.) (૨) (લા.) અસલી, જૂનું

**કદમોહર** ન. એક જાતનું પક્ષી

**કદર** સ્ત્રી. [અર. કદ્ર્] કિંમત કે મહત્ત્વ આંકવાપણું, બૂજ. [૦ **કરવી**, ૦ **જાણવી** ૦ **બૂજવી** (રૂ. પ્ર.) લાયકાત જોઈ યોગ્ય બદલો આપવો]

**કદરજ** વિ. સં. कदर्य, અર્વા.તદ્ભવ] કદરી, કંજૂસ, કૃપણ

**કદર-દાન** વિ. [અર. કદ્ર્ + ફા. પ્રત્યય] કદર કરનારું સામાના કામની બૂજ કરનારું, ગુણ-જ્ઞ. (૨) આશ્રય-દાતા

**કદરદાની** સ્ત્રી. [+ ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] કદરદાન હોવાપણું, ગુણજ્ઞ તા [કદર વિનાનું

**કદર-હીણ** વિ. [અર. કદ્ર્ + સં. हीन > પ્રા. हीण, પ્રા. તત્સમ]

**કદરી**[1] વિ. [સં. कदर्य] કંજૂસ, કૃપણ

**કદરી**[2] વિ. [જુઓ 'કદર' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કદર કરનારું, કદર-દાન, ગુણ-જ્ઞ

**કદરૂપ** વિ. [સં. कद् + रूप], -પું વિ. [+ ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કુરૂપ, બેડોળ, વરવું, દૂબળું

**કદર્થ** પું. [સં. कद् + अर्थ] ખરાબ અર્થ. (૨) નકામી વસ્તુ

**કદર્થન** ન., -ના સ્ત્રી. [સં. कद्-अर्थन, -ना] હેરાનગતી કરવી એ, પજવણી. (૨) નિંદા, ગીલા

**કદર્થિત** વિ. [સં. कद् + अर्थित] હેરાન કરવામાં આવેલું, પજવેલું. (૨) નિંદેલું, ધિક્કારેલું. (૩) બગાડી નાખેલું. (૪) ખરાબ અર્થવાળું

**કદર્ય** વિ. [સં.] કદરી, કંજૂસ, કૃપણ

**કદર્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] કદરીપણું

**કદલિકા, કદલી(-ળી)** સ્ત્રી. [સં.] કેળનું ઝાડ

**કદલી(-ળી)-કંદ** (-કન્દ) પું. [સં.] કેળનું ગઠ્ઠારૂપ મૂળ (જેમાંથી પોચાં ફૂટે છે.)

**કદલી(-ળી)-કુસુમ** ન. [સં.] કેળનું ફૂલ, પોટો

**કદલી(-ળી)-ક્ષાર** પું. [સં.] કેળના પાણીમાંથી તારવવામાં આવતો પ્રવાહી ખારો પદાર્થ

**કદલી(-ળી)-ખંડ** (-ખણ્ડ) પું. [સં.] કેળોનું વન

**કદલી(-ળી)-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [સં.] કેળમાંથી વચ્ચે ફૂટતો ડાંડો (જે વિકસી પાનના રૂપમાં પછી બની રહે છે.)

**કદલી(-ળી)-થંભ** (થમ્ભ) પું. [સં. + સં स्तम्भ > પ્રા. थंभ] જુઓ 'કદલી-સ્તંભ.' [સુકોમળ ગાભો

**કદલી(-ળી)-નાલ(-ળ)** પું., ન. [સં, ન.] કેળના થડનો અંદરનો

**કદલી(-ળી)-પત્ર** ન. [સં.] કેળનું પત્તું-પાંદડું

**કદલી(-ળી)-પુષ્પ** ન. [સં.] જુઓ 'કદલી-કુસુમ.'

**કદલી(-ળી)-ફલ(-ળ)** ન. [સં.] કેળનું ફળ, કેળું

**કદલી(-ળી)-વન** ન. [સં] કેળનું વન, કેળનો બગીચો

**કદલી(-ળી)-વ્રત** ન. [સં.] કાર્તિક માઘ વૈશાખ કે ભાદરવાની અજવાળી ચૌદસે કરવામાં આવતું એક વ્રત. (સંજ્ઞા.)

**કદલી(-ળી)-સાર** પું. [સં.] જુઓ 'કદલી-નાલ.'

**કદલી(-ળી)-સ્કંધ** (-સ્કન્ધ) પું. [સં.] કેળનો મથાળા તરફનો થડ ભાગ

**કદલી(-ળી)-સ્તંભ** (-સ્તમ્ભ) પું. [સં.], **કદલી(-ળી)સ્થંભ** પું. [સં. + स्तम्भ] કેળનો થાંભલો, કદળી-થંભ

**ક-દવા**[1] સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'દવા.'] ખરાબ દવા, ઊલટા પ્રકારની દવા

**ક-દવા**[2], ૦ ઈ સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'દુવા.'] શાપ

**કદ-વાન** વિ. [જુઓ 'કદ' + ગુ. 'વાન' ત. પ્ર.] કદવાળું, કદાવર

**કદવો** પું. કાળાશ પડતા રંગની ભીંગડાવાળી અને એક કાંટાવાળી માછલી

**કદશના** સ્ત્રી. [સં. कद् + अशना] ખાવાનો ભારે અભરખો. (૨) (લા.) વધુ પડતી કાળજી. (૩) ચિંતા, ફિકર. (૪) દ્વેષ-ભાવ

**કદશ્વ** પું. [સં. कद् + अश्व] ખરાબ ઘોડો, ખોડવાળો ઘોડો

**કદસ** વિ. પવિત્ર, પાક

**ક-દહાડો** (-દાઃડો) પું. [સં. क + જુઓ 'દહાડો.'] ખરાબ દિવસ, અમંગળ દિવસ. (૨) મુશ્કેલીનો દિવસ. [-ડે **કંકોડાં** (-કઙ્કોડાં) (રૂ. પ્ર.) સમય વિના હોવાપણું]

**કદળી** જુઓ 'કદલી.'

**કદળી-કંદ** (-કન્દ) જુઓ 'કદલી-કંદ.'

**કદળી-કુસુમ** જુઓ 'કદલી-કુસુમ.'

**કદળી-ક્ષાર** જુઓ 'કદલી-ક્ષાર.'

**કદળી-ખંડ** (-ખણ્ડ) જુઓ 'કદલી-ખંડ.'

**કદળી-દંડ** (-દણ્ડ) જુઓ 'કદલી-દંડ.'

**કદળી-થંભ** (-થમ્ભ) જુઓ 'કદલી-થંભ.'

**કદળી-નાલ(-ળ)** જુઓ 'કદલી-નાલ.'
**કદળી-પત્ર** જુઓ 'કદલી-પત્ર.'
**કદળી-પુષ્પ** જુઓ 'કદલી-પુષ્પ.'
**કદળી-ફલ(-ળ)** જુઓ 'કદલી-ફલ.'
**કદળી-વન** જુઓ 'કદલી-વન.'
**કદળી-વ્રત** જુઓ 'કદલી-વ્રત.'
**કદળી-સાર** જુઓ 'કદલી-સાર.'
**કદળી-સ્કંધ** (-સ્કન્ધ) જુઓ 'કદલી-સ્કંધ.'
**કદળી-સ્તંભ** (-સ્તમ્ભ), **કદળી-સ્થંભ** (-સ્થમ્ભ) જુઓ 'કદલી-સ્તંભ.'
**કદંબ** (કદમ્બ) ન. [સં., પું.] મોટાં પાંદડાંવાળું એક સુશોભિત ઝાડ. (આની વધુ જાતો પણ છે.) (૨) ક્રાંતિ-વૃત્તનો ઉત્તર અને દક્ષિણ ધ્રુવ, ક્રાંતિવૃત્તથી ઉત્તરે અથવા દક્ષિણે ૯૦ અંશને અંતરે આવેલાં બે બિંદુ પૈકી એક.(ખગોળ.)
**કદંબ-કેસર** (કદમ્બ-) પું., ન. [સં.] કદંબનાં ફૂલોનો પરાગ-તંતુ
**કદંબ-કોરક** (કદમ્બ-) પું. [સં.] કદંબના ઝાડનો અંકુર. [**૦ ન્યાય** (રૂ.પ્ર.) એકી સાથે ઉત્પન્ન થનારી બાબતોનો સંબંધ] [खंडिआ] કદંબનું વન, કદમ-ખંડી
**કદંબ-ખંડી** (કદમ્બ-ખણ્ડી) સ્ત્રી. [+ સં. खण्डिका > પ્રા.
**કદંબ-મુકુલ** (કદમ્બ-) પું., ન. [સં.] કદંબના ઝાડના અંકુર. [**૦ ન્યાય** (રૂ.પ્ર.) જુઓ 'કદંબ-કોરક ન્યાય.']
**કદંબ-વન** (કદમ્બ-) ન. [સં.] કદંબ વૃક્ષોનું વન, કદંબ-ખંડી, કદમ-ખંડી [થઈ આવતો પવન
**કદંબ-વાત, -યુ** (કદમ્બ-) પું. [સં.] કદંબ-વનમાંથી પસાર
**કદંબ-સૂત્રીય** (કદમ્બ-) વિ. [સં.] આકાશના કોઈ પણ બે પદાર્થોને જોડનારું મહાવૃત્ત કદંબમાં થઈ જાય એ સ્થિતિનું. (ખગોળ.) [વાત.'
**કદંબાનિલ** (કદમ્બા-) પું. [+ સં. अनिल] જુઓ 'કદંબ-
**કદંબાભિમુખ** (કદમ્બા-) વિ. [+ સં अभि-मुख] કોઈ પણ આકાશીય પદાર્થ અને કદંબમાં થઈને જતું મહાવૃત્ત ક્રાંતિવૃત્તને જ્યાં છેદે તે બિંદુથી ક્રાંતિવૃત્તના આરંભસ્થાન સુધીનું અંતર ધરાવતું. (ખગોળ.)
**કદા** ક્રિ. વિ. [સં.] ક્યારે, કયે સમયે? (પદ્યમાં.)
**કદાકાર** પું. [સં. कद् + आ-कार] ખરાબ આકાર (૨) વિ. ખરાબ આકારવાળું, બેડોળ [અંટસ, અદાવત
**કદાગરો** પું. [સં. कदाग्रहक-] કદાગ્રહ, મમત, જિદ્દ. (૨)
**કદાગ્રહ** પું. [સં. कद् + आग्रह] ખરાબ આગ્રહ, મમત, જિદ્દ
**કદાગ્રહી** વિ. [સં. कद् + आग्रही, પું.] કદાગ્રહવાળું, મમતીલું, જિદ્દી
**કદાચ** ક્રિ. વિ. [સં. कदाचित्–અર્વા. તદ્ભવ] કદાચિત્, કદાપિ, કોઈક વાર, ક્યારેક. (૨) જો એમ બને તો
**કદાચાર** પું. [સં. कद् + आचार] દુરાચાર, દુરાચરણ, ખરાબ આચરણ, ખરાબ વર્તાવ
**કદાચારી** વિ. [સં. कद् + आचारी, પું.] દુરાચારી, દુરાચરણી
**કદા-ચિત્** ક્રિ. વિ. [સં.] જુઓ 'કદાચ.'
**કદાચિદ્-ભાવી** વિ. [સં., પું.] કોઈક વાર બની આવે તેવું. (૨) અસ્થિર, અધ્રુવ. (૩) અનિશ્ચિત
**કદાપિ** ક્રિ. વિ. [+ સં. अपि] જુઓ 'કદાચ' –'કદાચિત્.' (૨) હરગીજ, કોઈ પણ રીતે
**કદા-રેજા** સ્ત્રી. [અર. કઝા-રઝા] આફત, દુઃખ. (૨) દૈવી કોપ. (૩) અકસ્માત. (૪) મોત, મરણ
**કદાવર** વિ. [અર. કદ્ + ફા. 'આવર્' પ્રત્યય] સારી ઊંચાઈ ધરાવનારું, જબ્બર
**કદાસણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. કજિયાખોર સ્ત્રી, વઢકણી સ્ત્રી
**કદી** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કોઈ' + 'દી'–દિવસ, એનું લઘુરૂપ 'કો–દી' દ્વારા; સં. कदा કે कदापि સાથે સંબંધ નથી.] કોઈ દિવસે, ક્યારેય. (૨) ક્યારે પણ
**કદી-ક** ક્રિ. વિ. [+ ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ક્યારેક, કોઈ જ સમયે [સમયનું, પુરાતન, કદમી
**કદીમ(-મી)** વિ. [અર. 'કદીમ્'; + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] જૂના
**કદી-મદી** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કદી,'–દ્વિર્ભાવ] જુઓ 'કદી.'
**કદીમી** જુઓ 'કદીમ.'
**કદીર** વિ. [અર.] શક્તિમાન. (૨) પું. પરમેશ્વર
**કદુ** ન. [ફા. 'કદ્'–દૂધી] (લા.) લિંગેંદ્રિય. [કૂતરાનો '**કદુ**' (રૂ.પ્ર.)]
**કુ-દુવા** સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'દુવા.'] શાપ, ક-દવા
**કદુષ્ણ** વિ. [સં. कद् + उष्ण] લગાર ગરમ, થોડું ગરમ, કવોષ્ણ, નવશેકું
**કદૂકો** પું. જુઓ 'કતીકો.' [વહેમ
**કદૂરત** સ્ત્રી. [અર.] ડહોળાપણું. (૨) મલિનતા. (૩) શંકા,
**કદૂંબો** પું. [સં. कुटुम्बक > પ્રા.कुडुंबअ-] કુટુંબ
**ક-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં. कु + સં.] કુ-દૃષ્ટિ, ખરાબ દૃષ્ટિ, ખરાબ નજર, વિકાર ભરેલી નજર, કામુક દૃષ્ટિ, બદ-દાનત. (૨) ક-મહેરબાની, અપ-કૃપા, ખફા
**કદે-આદમ** વિ. [અર.] આદમીના કદનું, માણસના માપનું, 'લાઇફ-સાઇઝ' [ધોકાણું
**કદ્દુ** પું. [ફા.] જુઓ 'કદુ.' (૨) (લા.) ડંડૂકો. (૩) ધોકો,
**કદ્રુ, -દ્રૂ** સ્ત્રી. [સં.] પૌરાણિક રીતે દક્ષ પ્રજાપતિની કન્યા અને કશ્યપ ઋષિની તેરમાંની એક પત્ની, સર્પોની માતા. (સંજ્ઞા.)
**કદ્રુ(-દ્રૂ)-કુમાર, કદ્રુ(-દ્રૂ)-પુત્ર, કદ્રુ(-દ્રૂ)-સુ(-સૂ)ત** પું. [સં.] કદ્રુનો શેષનાગ વગેરે નાગ જાતિનો તે તે પુત્ર
**કદ્રૂપ** વિ. [સં. कद् + रूप] કદરૂપું, બેડોળ, જુઓ 'કદરૂપ.'
**કદ્રૂપ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કદરૂપાપણું
**કદ્રૂપી** વિ. [સં., પું.] કદરૂપું
**કદ્રૂ-પુત્ર** જુઓ 'કદ્રુ-કુમાર.' [બદ-સૂરત
**કદ્રૂપું** વિ. [સં. कद्रूप + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] કદરૂપું, બેડોળ,
**કદ્રૂ-સુ(-સૂ)ત** જુઓ 'કદ્રુ-કુમાર.'
**ક-ધણી** પું. [સં. कु + જુઓ 'ધણી.'] ખરાબ પતિ, પત્નીને મારઝૂડ કરનારો અને વ્યભિચારી પતિ
**ક-ધરાયું, ક-ધરોકું(-ણું)** વિ. [સં. कु + 'ધરાવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ., 'ઓકું' ત. પ્ર.] અવિવેકી, અવિનયી. (૨) કદર વિનાનું. (૩) મૂર્ખ, સમજ વગરનું. (૪) સમય બહારનું
**ક-ધાન** ન. [સં. कु-धान्य] કળથી કોદરા કાંગ બંટી વગેરે

હલકી પ્રકારનું ધાન્ય. [૦ કેળવવું (-કે-) (રૂ. પ્ર.) હલકાં કે નબળાંને તૈયાર કરવાં]

**ક-ધોહ્યું** વિ. [સં. कु + જુઓ 'ધોવું' + ગુ. 'હ્યું' કૃ. પ્ર.] ખરાબ રીતે ધોયેલું. (૨) કધોણ પડી ગયેલું

**ક-ધોણ** (-ધોણ્ય) ન. [સં. कु + જુઓ 'ધોવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] મેલ ન નીકળે એમ સંભાળ વિના ધોવું એ. (૨) વિ. એ રીતે ધોવામાં આવેલું, ક-ધોહ્યું

**ક-ધોણી** (-ધોણી) સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'ધોવું' + 'અણી' કૃ. પ્ર.] ખરાબ ધોલાઈ, મેલ રહી ગયો હોય તેવી ધોલાઈ

**ક-ધોણું** (-ધોણું) વિ. [સં. कु + જુઓ 'ધોવું' + ગુ. 'અણું કૃ.પ્ર.], **ક-ધોતું** વિ. [સં. कु + જુઓ 'ધોવું' + ગુ. 'તું' કૃ.પ્ર.], **ક-ધોવણ** વિ. [સં. कु + જુઓ 'ધોવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ક-ધોહ્યું.'

**કનક** ન. [સં.] સોનું (૨) (લા.) ધન, દોલત. (૩) પું. કાળો ધતૂરો (વનસ્પતિ-છોડ)

**કનક-તારો** પું., બ.વ. [સં.] (લા.) ફૂલઝર જેવું એક દારૂખાનું

**કનક-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [સં.] સોનાના ઓભરાવાળો રાજ-દંડ, સોનાની છડી [ચણિક દવા. (આયુ.)

**કનક-પ્રભા** સ્ત્રી. [સં.] તાવ અને ઝાડા માટે એક રાસા-

**કનક-પ્રાસાદ** પું. [સં.] થાંભલા છત વગેરેમાં સોનાનાં પતરાં જડયાં હોય કે સોનેરી રંગ લગાવ્યો હોય તેવો મહેલ [(૨) ધતૂરાનું ફૂલ

**કનક-ફૂલ** ન. [+ જુઓ 'ફૂલ.'] કાનનું સોનાનું એક ઘરેણું.

**કનક-મય** વિ. [સં.] સોનાનું બનાવેલું. (૨) સોનેરી

**કનક-મહોત્સવ** પું. [સં.] પશ્ચિમી પ્રકારે ૬૦ વર્ષ પૂરાં થતાં પ્રતિષ્ઠિત વ્યક્તિઓનો કે સંસ્થાઓનો ઊજવાતો ઉત્સવ, સુવર્ણ-મહોત્સવ, 'ગોલ્ડન જ્યુબિલી'

**કનક-મુદ્રા** સ્ત્રી. [સં.] સોના-મહોર, સુવર્ણ-મુદ્રા

**કનક-રસ** પું. [સં.] ધતૂરાનો રસ. (૨) ગંધક. (૩) હરતાળ

**કનક-રશના** સ્ત્રી. [સં.] સોનાનો કંદોરો

**કનક-લતા** સ્ત્રી. [સં.] પીળી ચમેલીની વેલ

**કનક-વટી** સ્ત્રી. [સં.] ધતૂરામાંથી શ્વાસ ઉધરસ જીર્ણજ્વર વગેરેને માટે બનાવવામાં આવતી ગોળીઓ. (આયુ.)

**કનક-વર્ણ** પું. [સં.] સોનાના રંગ જેવો રંગ. (૨) વિ. સોનેરી રંગનું, સોનેરી

**કનક-વર્ણું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] સોનેરી રંગનું, સોનેરી

**કનકવી** સ્ત્રી [જુઓ 'કનકવો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નાનો પતંગ, પતંગડી [એક જાતનું સોનાનું ઘરેણું

**કનક-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'વેલ.'] (લા.) ડોકનું

**કનકવો** પું. [હિં. 'કનકૌઆ'] પતંગ, પડાઈ, કાગડિયો. [-વાના રેટલા (રૂ. પ્ર.) બે ઊડતા પતંગ એકબીજા સાથે ચીટકાઈ જવા. -વાના સાંતરા (રૂ. પ્ર.) પતંગ ઉતારતી વખતે દોર ગૂંચવાઈ ન જાય એ માટે છૂટી છૂટી પાથરવાની ક્રિયા. ૦ અપાવવો, ૦ છોડાવવો, ૦ મુકાવવો (રૂ. પ્ર.) પતંગ ઉડાડવામાં મદદ કરવી, પતંગને દૂર લઈ જઈ ઉડાડવામાં પતંગ ઊંચો ધરવો]

**કનક-સારિકા** સ્ત્રી. [સં.] સોનેરી રંગનું આંબાની ઋતુમાં દેખાતું એક પક્ષી

**કનક-સૂત્ર** ન. [સં.] કંઠનો સોનાનો દોરો

**કનકાઈ** સ્ત્રી. એ નામની એક દેવી. (સંજ્ઞા.)

**કનકાચલ(-ળ)** પું. [+ સં. अचल], **કનકાદ્રિ** પું. [+ સં. अद्रि] પૌરાણિક દૃષ્ટિએ સુમેરુ પર્વત. (સંજ્ઞા.) (૨) સૂર્ય આથમતી વેળા અને ઊગતી વેળા પૂર્વ ક્ષિતિજનો સોનેરી રંગનો તે તે કાલ્પનિક પર્વત. (સંજ્ઞા.)

**કનકાભિષેક** પું. [+ સં. अभि-षेक] વિવાદમાં જીતેલા આચાર્ય કે વિદ્વાનનો (પવિત્ર પાણી ભરેલા) સોનાના કુંભોથી કરવામાં આવતો અભિષેક

**કનકારિષ્ટ** પું. [+સં. अरिष्ट] ધતૂરાના રસમાંથી શ્વાસ ઉધરસ સળેખમ વગેરે રોગોને માટે બનાવવામાં આવતી પ્રવાહી દવા. (આયુ.) [સિંહાસન

**કનકાસન** ન. [+ સં. आसन] સોનેથી મઢેલું, રાજ-

**કન-કૂડો** પું. કનકવો, પતંગ

**કનકોજ્જ્વલ(-ળ)** વિ. [સં कनक + उज्ज्वल] સોનાના જેવું ઊજળું, તેજદાર [મહોત્સવ, 'ગોલ્ડન જ્યુબિલી'

**કનકોત્સવ** પું. [+ સં. उत्सव] કનક-મહોત્સવ, સુવર્ણ-

**કનખડી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ક-નજર** સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'નજર.'] જુઓ 'કુ-દૃષ્ટિ.'

**કન(-ને)ડગત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કનડવું' + 'ગત.[૨]'], -તી સ્ત્રી. [+ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કનડવું-હેરાન કરવું એ, હેરાનગતી, પજવણી. (૨) નડતર, હરકત, અડચણ

**કન(-ને)ડવું** સ. ક્રિ. [સં. कु + જુઓ 'નડવું.'] નડવું, હર-કત કરવી, વિઘ્ન કરવું. (૨) પજવવું, હેરાન કરવું

**કનડાટ** પું. [જુઓ 'કનડવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] કનડગત

**કન-ફૂલ** ન. [સં. कर्ण- > પ્રા. कन्न + જુઓ 'ફૂલ.'] સ્ત્રી-ઓનું કાનમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું, કનક-ફૂલ

**કન-ફેડ** પું. [સં. कर्ण > પ્રા. कन्न + જુઓ 'ફેડવું.'] કાન અને ગળા વચ્ચેની કોથળીનો સોજો, ગાલ-પચોળિયાં

**કન(-ને)ર** (-રચ) સ્ત્રી. સૌરાષ્ટ્રમાં સમુદ્રકાંઠે કોડીનાર પાસે મળતી માછલીની જાત

**કનરસિયું** વિ. [સં. कर्ण-रस > પ્રા. कन्नरस + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગાવું બજાવવું વગેરે સાંભળવાનું શોખીન, સંગીત-પ્રિય

**કનવઈ** (કનવૈ) સ્ત્રી. માટીવાળી જમીનની એક જાત

**કનવા** સ્ત્રી. દરકાર, ચિંતા [ક્રિયા

**કનવાઈ** સ્ત્રી. [સં. कर्ण > પ્રા. कन्न द्वारा] કાન વીંધવાની

**કનવાર** (-રચ) સ્ત્રી. કનવા, દરકાર, ચિંતા, કાળજી. (૨) ખણખોજ, પંચાત. (૩) પરવા, તમા

**કન-શ(-સ)લાઈ**, **કન-સલો** પું. કાનખજૂરાની એક જાત

**કન(-ના)સ્તર** ન. [અં. 'કેનિસ્ટર્'] વાંસ અથવા ઘાસની ચીપોની ટોપલી અથવા કંડિયો. (૨) નેતર અથવા વાંસની ચીપોની ગૂણ. (૩) ખાંડ ભરવાની ગૂણ. (૪) પડો, શીંશી. (૫) ટિનના પતરાનો ડાબડો

**કનંગર** (કનઙ્ગર) પું. પથ્થરનું એક જાતનું ઓજાર

**કનાગત** પું. આસો માસનો કૃષ્ણપક્ષ. (૨) મરણક્રિયા.

(૩) શ્રાદ્ધ

**કનાત** સ્ત્રી. [તુર્કી., તંબુની ચારે બાજુનો પડદો] જાડા બેવડા કપડાનો વાંસની સાથે સીવીને બનાવેલો પડદો, તંબુની કપડાની દીવાલ. [**ખેંચવી** (-ખેંચવી), ૦ **ઘેરવી** (રૂ. પ્ર.) તંબુની આસપાસ પડદાની વાડ કરવી]

**કનાસ** સ્ત્રી. જમીનમાં નાખેલી સાંકળ (હાથીની સાંકળને પકડી રાખવા)

**કનાસ્તર** જુઓ 'કનસ્તર.'

**કનિ(નૈ)યા**[1] પું., બ. વ. [સં. कर्णिक-क- > પ્રા. कन्नियअ-] (લા.) પતંગની ખાંભમાં દોરીના ત્રિકોણાકારે બાંધવામાં આવતા બે છેડા—જેમાં બહારના છૂટા ખૂણિયામાં દોર બાંધવામાં આવે છે.

**કનિયા**[2] સ્ત્રી. બાળકને ખોળે બેસાડવાની ક્રિયા. (૨) મીઠાઈ અને રાતા નાડાની ભેટ. (૩) ખોળો

**કનિ(-નૈ)યો** પું. [જુઓ 'કનિયા.[1]'] રાંપની બંને બાજુના છેડાને દાઢામાં રાખવાના કામમાં આવતો હળનો ભાગ. (૨) રાંપનો વાળેલો છેડો [(૩) ઊતરતી કોટીનું

**કનિષ્ઠ** વિ. [સં.] ઉંમરમાં સૌથી નાનું. (૨) હલકું, નીચ.

**કનિષ્ઠ-તા** સ્ત્રી.,-ત્વ ન. [સં.] કનિષ્ઠ હોવાપણું

**કનિષ્ઠિકા** સ્ત્રી. [સં.] હાથના અને પગના પંજાઓની પાંચમી સૌથી નાની આંગળી, ટચલી આંગળી

**કની** ક્રિ. વિ. [વાક્યાંતે ક્રિયારૂપ પછી પ્રશ્નાર્થે, જુઓ 'કે[1] + નહિ' લઘુરૂપ (વાતચીતમાં છેલ્લે)] કે નહિ ! [આંગળી

**કનીનિકા** સ્ત્રી. [સં.] આંખની પૂતળી, કીકી. (૨) ટચલી

**કને** (કઃને) નામ. [સં. कर्णके > પ્રા. कन्नए > અપ. कन्नइ > જૂ. ગુ. कनइ, कन्हइ] નજીક, પાસે

**કનેક્શન** ન. [અં.] જોડાણ, સંબંધ

**કનેડ-ગત** (-ત્ય) જુઓ 'કનડ-ગત.'

**કનેડવું** જુઓ 'કનડવું.'

**કનેતર** ન. બાધા, નડતર, અડચણ

**કનેરી**[1] સ્ત્રી. કાંજી, ચોખાની રાબ

**કનેરી**[2] સ્ત્રી. કિનારી, કોર. (૨) ભીંતનો છાપરા નજીકનો ભાગ. (૩) પાટડાના મથાળાનો ભાગ, તાંતરો, તંત્રક. (૪) સૌરાષ્ટ્રમાં કોડીનાર પાસે સમુદ્રમાં થતી માછલીની એક જાત, કનર

**કનેરી**[3] સ્ત્રી. [અં. કેનેરી] એક જાતનું પક્ષી

**કનેરું** (કઃનેરું) ન. [જુઓ 'કને' દ્વારા.] કિનારો, કોર. (૨) છાપરાની પાંખે મૂકેલી પાપડી. (૩) ક્રિ. વિ. નજીક, પાસે

**કને-વાળિયો** પું મકાનમાં ઘૂસેલા ચોરનો બહાર નજર રાખવા ઊભેલો સાથી [વીંધવાની ક્રિયા

**કનૈય,-યા**[1] સ્ત્રી. [સં. कर्ण > પ્રા. कन्न દ્વારા] કાન

**કનૈયા**[2] જુઓ 'કનિયા.[1]'

**કનૈયો**[1] (કઃનૈયો) પું. [સં. कृष्ण- > પ્રા.कन्ह + ગુ. 'ઐયો' ત.પ્ર.] શ્રીકૃષ્ણ (વહાલસોઈ સંજ્ઞા). (૨) (લા.) વરણાગિયો જુવાન, ફક્કડ જુવાન, લાલ

**કનૈયો**[2] પું. બેલી અથવા રાપટાના લાકડાના દાઢામાં રાંપ રાખવાને પાડેલો ખાંચો

**કનો** પું. સાંઠો

**કનોકન**[1] (-ન્ય) ક્રિ. વિ. [સં. कर्ण > પ્રા. कन्न; દ્વિર્ભાવ] કાને સંભળાય તે પ્રમાણે તદ્દન સાક્ષીરૂપે

**કનોકન**[2] (કઃનો-કઃન્ય) ક્રિ.વિ. [જુઓ 'કને', દ્વિર્ભાવ.] તદ્દન નજીક, ઘડોઘડ, સાવ પાસે

**કનોચાં** ન., બ.વ. [સં. कर्ण > પ્રા.कन्न-દ્વારા] કાનની બૂટ

**કનોજ** ન. [સં. कान्यकुब्ज > પ્રા.कन्नउज्ज-] ઉત્તર પ્રદેશનું એ નામનું એક નગર. (સંજ્ઞા.)

**કનોજિયો** પું.[સં. कान्यकुब्जि-क- > પ્રા.कन्नउज्जिय-; 'કનોજ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] કનોજનો વતની, કનોજમાંથી નીકળી આવી વસેલ] કનોજથી આવી વસેલ બ્રાહ્મણ પુરબિયા વગેરે જાત અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**કનોજી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કનોજને લગતું, કનોજમાંથી આવી વસેલું. (૨) સ્ત્રી. ઉત્તર પ્રદેશના કનોજ આસપાસની બોલાતી બોલી. (સંજ્ઞા.)

**કનોટા** પું., બ.વ. [कर्ण-पट्टक- > પ્રા. कन्न-उट्टअ-] (લા.) વહાણના રોધ માટેનાં બહારનાં ઢાંકણાંનાં પાટિયાં. (વહાણ.)

**કનોટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કનોટા' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ઘોડાનો કાન

**કનોર,-રું** વિ. મેળ વગરનું, લાગ વિનાનું, કથોરું. (૨) સગવડ વિનાનું. (૩) છેવાડાનું. (૪) એકલું, અટૂલું, પાડોશ વિનાનું

**કન્ઝર્વેટિવ** વિ. [અં.] રૂઢિચુસ્ત (રાજકરણમાં)

**કન્ઝયુમર** વિ. [અં.] વાપરનાર, ઉપયોગ કરનાર (ખાદ્ય વગેરે સામગ્રીનો)

**કન્ટ્રાક્ટ** જુઓ 'કૉન્ટ્રેક્ટ.'

**કન્ટ્રાક્ટર** જુઓ 'કૉન્ટ્રેક્ટર.'

**કન્ડક્ટર** (કણ્ડક્ટર) પું. [અં.] સંચાલક, દોરનાર, લઈ જનાર (વાહનો વગેરેમાં વ્યવસ્થા રાખનાર). (૨) જેમાંથી વીજળી પસાર થઈ શકે તે તાર. (૩) વિ. ઉષ્ણતાવાહી

**કન્ડક્શન** (કણ્ડક્શન) ન. [અં.] જુદી જુદી ગરમીવાળા પદાર્થ એકમેકના સંબંધમાં આવતાં એમાં થતો ગરમીનો સંચાર

**કન્ડિશન** (કણ્ડિશન) સ્ત્રી. [અં.] સ્થિતિ, પરિસ્થિતિ, હાલત. (૨) શરત, બોલી

**કન્ડેન્સર** (કણ્ડેન્સર) ન. [અં.] પ્રકાશને એકત્ર કરી જોરથી બહાર ફેંકનારો કાચ. (૨) ઘનીકરણનું કોઈ પણ સાધન

**કન્નડ** પું. [સં. कर्णाट > પ્રા. कन्नाड] મહારાષ્ટ્રની દક્ષિણે આવેલો કર્ણાટકનો પ્રદેશ (જૂનું મૈસૂર રાજ્ય). (સંજ્ઞા.) (૨) કન્નડ દેશને લગતું

**કન્ના(-ન્યા**[2]) પું., બ.વ. જુઓ 'કનિયા.[1]'

**કન્નાવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'કન્ના',–ના.ધા.] પતંગનું એક બાજુ નમતા થવું. (૨) (લા.) આનાકાની કરવી. (૩) હઠ કરવો. (૪) મગરૂર થવું

**કન્ની** સ્ત્રી. [જુઓ 'કન્ના' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] પતંગનું એક બાજુ નમવું એ. [૦ **ખાવી** (રૂ.પ્ર.) પતંગનું એક બાજુ નમવું, કન્નાવું] [કાનીવાળું. (૨) ભરતવાળું

**કન્ની-દાર** વિ. [જુઓ 'કાની' + ફા. પ્રત્યય] કોરવાળું,

**કન્નું** ન. [જુઓ 'કન્ના.'] પતંગને બાંધેલી દોરી

**કન્યકા** સ્ત્રી. [સં.] કન્યા, છોકરી, છોડી, પોરી (સામાન્ય

રીતે કુંવારી) [ઉપાડી જવાપણું

**કન્યકા-છલ(-ળ)** ન. [સં.] છોકરીને લલચાવી-ફોસલાવી

**કન્યકા-જન** ન. [સં., પું.] છોકરી માણસ, કુંવારી છોકરી

**કન્યકા-રત્ન** ન. [સં.] જુઓ 'કન્યા-રત્ન.'

**કન્યા**[1] સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કન્યકા.' (૨) બાર રાશિઓ-માંની 'પ' 'ઠ' થી શરૂ થતાં નામ આપતી રાશિ. (જ્યો.)

**કન્યા**[2] પું., બ.વ. જુઓ 'કનિયા.[1]'

**કન્યા-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] કન્યાનો કુંવારાપણાનો સમય. (૨) કન્યાને પરણાવી દેવાની ઉંમરનો સમય

**કન્યા-કુમારી** સ્ત્રી. [સં.] દક્ષિણ ભારતની છેક દક્ષિણ છેડે આવેલી ભૂશિર, 'કેઇપ કૉમોરિન' અને એ તીર્થ. (સંજ્ઞા.)

**કન્યા-કેળવણી** (-કે-) સ્ત્રી. [સં.+જુઓ 'કેળવણી.'] છોકરીઓને આપવામાં આવતું શાળાકીય શિક્ષણ [કન્યાનું પહેલું

**કન્યા-ગત** વિ. [સં.] કન્યાને દાનમાં આપેલું. (૨) ન.

**કન્યા-ગુરુકુલ(-ળ)** ન. [સં.] જ્યાં છાત્રાવાસમાં રાખી કન્યાઓની કેળવણીની વ્યવસ્થા રાખવામાં આવી હોય તેવું શિક્ષણ-સ્થાન [છાત્રાલય

**કન્યા-ગૃહ** ન. [સં., પું., ન.] કન્યાઓને રહેવા માટેનું

**કન્યા-ગ્રહણ** ન. [સં.] કન્યાનું પાણિ-ગ્રહણ, લગ્ન

**કન્યા-ચૂડી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'ચૂડી.'] પરણતી વખતે કન્યાને પહેરવા માટેનો હાથીદાંતનો ચૂડો

**કન્યા-ચોરી** (-ચોરી) સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'ચોરી.[2]'] (લા.) કન્યા પરણાવવા માટે બ્રાહ્મણને અપાતી દક્ષિણા. (૨) કુંવારીના લગ્ન વખતે લેવાતો સરકારી લાગો કે કર

**કન્યા-દાતા** વિ. [સં., પું.] લગ્નમાં કન્યાનું એના વરને દાન આપનાર વડીલ વગેરે

**કન્યા-દાન** ન. [સં.] લગ્ન વખતે વરને કન્યાના વડીલો તરફથી કન્યા વિધિપૂર્વક આપવાની ક્રિયા

**કન્યા-દાયો** પું. [સં. + दायक- > પ્રા.दायअ-] કન્યાને લગ્ન વખતે આપવામાં આવતો દાયજો, 'ડાવરી'

**કન્યા-દૂષણ** ન., **કન્યા-દોષ** પું. [સં.] પરણ્યા પહેલાં કન્યાનો થયેલો શિયળ-ભંગ

**કન્યા-ધન** ન. [સં.] કન્યારૂપી ધન. (૨) લગ્ન વખતે કન્યાને દાયજામાં અપાયેલ સંપત્તિ, પહેલું [કાનીન

**કન્યા-પુત્ર** પું. [સં.] કન્યાની કુંવારી દશામાં થયેલો પુત્ર,

**કન્યા-રત્ન** ન. [સં.] કન્યારૂપી રત્ન, સંસ્કારી કન્યા

**કન્યા-રાશિ** સ્ત્રી. [સં.] આકાશીય બાર રાશિ-સંગ્રહોમાંનો છઠ્ઠો સંગ્રહ. (ખગોળ.) (૨) પું. (લા.) ફાતડો, બાયલો, નામર્દ

**કન્યા-વય** ન., સ્ત્રી. [સં. °वयस् ન.] કન્યાની ઉંમર, કન્યા તરીકેની-કન્યાવસ્થાની ઉંમર [કુંવારી અવસ્થા

**કન્યાવસ્થા** સ્ત્રી. [સં. कन्या + अव-स्था] કન્યાકાળ, છોકરીની

**કન્યા-વિક્રય** પું. [સં.] પૈસા લઈ કન્યાને પરણાવવી એ, દીકરીનું વેચાણ [દેતીનો વ્યવહાર

**કન્યા-વ્યવહાર** પું. [સં.] એક-બીજા સાથે કન્યાની લેતી-

**કન્યા-વ્રત** ન. [સં.] લગ્ન થાય ત્યાંસુધીનું કન્યાનું પુરુષ-સંબંધ ન કરવાનું વ્રત કે વર્તન, કુંવારાપણું

**કન્યા-શાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] માત્ર છોકરીઓને ભણવા માટેની નિશાળ

**કન્યા-શુલ્ક** ન. [સં.] કન્યાના પિતાને વરવાળાં તરફથી પરણવાના સાટામાં અપાતું ધન

**કન્યા-સ્વયંવર** (-સ્વયંવર) પું. [સં.] કન્યાની મેળે જ ઇચ્છાવર વરવાની ક્રિયા કે એવો સમારંભ

**કન્યા-હરણ** ન. [સં.] કન્યાની ઇચ્છા કે અનિચ્છાએ લગ્ન માટે ઉઠાવી લઈ જવાનું કાર્ય

**કન્યાળું** ન. નદી કે તળાવના પટમાં કરવામાં આવતો વીરડો. (૨) ચણતર કર્યા વિનાનો કૂવો, બોરિયો

**કન્વાલ** ન. એક જાતનું કમળ

**કન્વિક્ટ** વિ. [અં.] ગુનો કરનાર, અપરાધી. (૨) આરોપી

**કન્વીનર** વિ. [અં.] નિમંત્રણ કરનાર, આવાહક

**કન્વેન્શન** ન. [અં.] અરસપરસ વ્યવહાર માટે ઠરાવેલો નિયમ, રૂઢિ [(વૈદ્ય ડૉક્ટર વકીલ વગેરે)

**કન્સલ્ટન્ટ** (કન્સલ્ટણ્ટ) વિ. [અં] માત્ર સલાહ આપનાર

**કન્સલ્ટિંગ સર્વેયર** (-ટિઙ્ગ-) વિ. [અં.] માત્ર સલાહ આપવા-ના ઉદ્દેશે મોજણી કરનાર સ્થપતિ

**કન્સેશન** ન. [અં] નિયમથી ઓછું ભાડું વગેરે લેવાની છૂટછાટ

**કપ**[1] પું. [અં.] પ્યાલું. (૨) હરીફાઈમાં વિજેતાને અપાતું પ્યાલાના આકારનું પ્રતીક

**કપ**[2](-ફ) પું. જામગીરી

**કપચ(-છ,-ઝ)ટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] તરખડ, ભાંજગડ, પંચાત

**કપચી** સ્ત્રી. પાકા રસ્તા બનાવવા કે સિમેન્ટનું કામ કરવા વપરાતી કાળા પથ્થરોની ભાંગેલી ટુકડીઓ

**કપચી**[2] સ્ત્રી. વહાણનું મથાળું. (વહાણ.) (૨) ચપટી રકાબી

**કપચું** ન. કપચી કરતાં જરા મોટો પથ્થર કે ઈંટનો ટુકડો. [૦મારવું (રૂ. પ્ર.) પ્લાસ્ટરનાં કપચાં બેસાડી ખાડા પૂરવા]

**કપછટ** (-ટ્ય) જુઓ 'કપચટ.'

**કપછપ** (-પ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] રીત. (૨) લખવાની શૈલી

**કપઝટ** (-ટ્ય) જુઓ 'કપચટ.'

**કપટ** ન. [સં.] કૂડ, છળ, પ્રપંચ. (૨) લુચ્ચાઈ. (૩) દગો. 'ફ્રોડ.' [૦કરવું, ૦ખેલવું, ૦રમવું (રૂ. પ્ર.) છેતરવું]

**કપટ-કલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] છેતરવાની તરકીબ, છળ-કૌશલ

**કપટ-કુરંગ** (-રઙ્ગ) પું., ન. [સં., પું.] છેતરામણી હરિણાકૃતિ

**કપટ-કોટ** પું. [+ જુઓ 'કોટ.'] ઠગવા માટે લીંપો કરેલો બનાવટી કિલ્લો કે દીવાલ. (૨) કામચલાઉ આડચ

**કપટ-ખોર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] કપટી, દગલબાજ, પ્રપંચી

**કપટ-જાળ** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'જાળ.[2]'] (લા.) પ્રપંચ કે છળકપટની યોજના

**કપટ-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [સં.] કાવતરું કરવાની યોજના

**કપટ-તાપસ** પું. [સં.] તાપસનો વેશ લઈ આવેલો ઢોંગી માણસ

**કપટ-ધારી** વિ. [સં., પું.] કપટી

**કપટ-નિંદા** (-નિન્દા) સ્ત્રી. [સં.] કોઈ ને છેતરવા બીજા કોઈની કરવામાં આવતી નિંદા

**કપટ-પટુ** વિ. [સં.] કપટ કરવામાં નિષ્ણાત

**કપટ-પાશ** પું. [સં.] કપટ-રૂપી ફાંસલો, કપટ-યોજના

**કપટ-પ્રબંધ** (-બન્ધ) પું. [સં.] કપટની યોજના, કાવતરું, કપટ-તંત્ર

**કપટ-બાજ** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] કપટી, દગાખોર

**કપટ-બાજી** વિ.[+ ફા.] કપટ, દગો, દગલબાજી
**કપટ-ભાવ** પું. [સં.] દગાની વૃત્તિ
**કપટ-યુદ્ધ** ન. [સં.] ખોટી દેખાડવા પૂરતી લડાઈ, આભાસ-યુદ્ધ. (૨) કપટથી લડાતું યુદ્ધ
**કપટ-રહિત** વિ. [સં.] કપટ વિનાનું, નિષ્કપટી
**કપટ-રૂપ** ન. [સં.] કપટી સ્વરૂપ. (૨) વિ. કપટી સ્વરૂપવાળું
**કપટરૂપ-ધારી** વિ. [સં., પું.] બનાવટી દેખાવ કરનારું, છદ્મવેશી
**કપટ-લગામ** સ્ત્રી. [જુઓ 'લગામ.'] (લા.) ઘોડાની કડીઓ-વાળી લગામ [ખત
**કપટ-લેખ** પું., **-ખ્ય** ન. [સં.] ખોટો દસ્તાવેજ, બનાવટી
**કપટ-વચન** ન. [સં.] છેતરામણો બોલ, છેતરનારી વાતચીત
**કપટ-વધ** પું. [સં.] દગાથી કરવામાં આવેલી હત્યા
**કપટ-વર્જિત** વિ. [સં.] કપટ કરવાનું છોડી દીધું છે તેવું, નિષ્કપટી
**કપટ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] કપટ કરવાની આવડત, છળ-વિદ્યા
**કપટ-વેશ(-ષ)** પું. [સં.] છૂપો વેશ, છળ-વેશ, છદ્મ-વેશ. (૨) વિ. કપટી વેશવાળું. (૩) (લા.) દંભી
**કપટવેશ(-ષ)-ધારી, કપટવેશી(-ષી)** વિ. [સં., પું.] બનાવટી વેશ ધારણ કરનાર. (૨) (લા.) દંભી માણસ
**કપટ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કપટ કરવાની શક્તિ
**કપટ-શીલ** વિ. [સં.] કપટ કરવા ટેવાયેલું
**કપટાઈત** પું. અસલના વખતમાં રાજસભાનો એક અમલદાર
**કપટાચરણ** ન., **કપટાચાર** પું. [+ સં. आ-चरण, आ-चार] કપટી આચરણ, દગાબાજ વર્તન
**કપટિયાળું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' + 'આળુ'' ત. પ્ર.] કપટી, દગાબાજ, મેલા દિલનું [(૨) ઢોંગી
**કપટી**[1] વિ. [સં., પું.] કપટ કરનારું, દગાબાજ, દુરાશયી.
**કપટી**[2] સ્ત્રી. ધાનનો પાક નાશ કરનાર એક કીડો. (૨) તમાકુના છોડમાં થતો એક રોગ. (૩) એક જાતનું માપ
**કપ(-મ)ડાળ** ન. બાળવા માટે કાપેલો લાંબો પહોળો જાડો લાકડાનો ટુકડો. (૨) ફાડેલું લાકડું
**કપડ-છાણ** વિ. [સં. कर्पट> પ્રા. कप्पड + જુઓ 'છણવું.'] કપડાથી ચાળેલું. (૨) કપડાથી વીંટી એના પર માટી છાંદી લીધી હોય તેવું. (૩) (લા.) ખૂબ વિચારેલું
**કપડ-મટ્ટી, કપડ-માટી** વિ. [સં. कर्पट- > પ્રા. कप्पड + હિં. 'મટ્ટી,' જુઓ 'માટી.'] પદાર્થને કાપડ વીંટી એના ઉપર ભીની માટી છાંદી લીધી હોય તેવું, કપડ-છાણ
**કપડ-સોયો** પું. એક જાતનો કીડો
**કપડાં-લતાં,-ત્તાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'કપડું' + 'લતું,-ત્તું;' એકલો નથી વપરાતો.] જુઓ 'કપડું-લત્તું.'
**કપડું** ન. [સં. कर्पट-क- > कप्पडअ-] સર્વસામાન્ય કાપડ. (૨) સીવેલું લૂગડું [માન્ય લૂગડું
**કપડું-લતું ત્તું**- ન. ન. [જુઓ 'કપડાં-લત્તાં.'] સીવેલું સર્વસા-
**કપતણું** ન. [જુઓ 'કાપવું'-એના વિકાસ.] ફળ કે શાકનું કાપેલું ફોડવું. (૨) ડગળું, ગાબચું. (૩) ઝાડની છાલ. [૦ કાઢવું (રૂ. પ્ર.) બહુ ખર્ચ કરવો, બહુ વાપરી નાખવું]
**કપન** ન., **-ના** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાપવું'- દ્વારા] લાકડું કોરી ખાનારો એક કીડો, ઘૂણ
**કપની** વિ. લોભી [માપ લેવા માટેનું એક યંત્ર
**કપ-માઇક્રોમીટર** ન. [અં.] રોપો કેટલો વધે છે એનું
**કપર** પું. ખેતરનો સેઢો
**કપરવું** સ. ક્રિ. (જમીનમાંથી) ખોદી કાઢવું
**કપરવેલ (-લ્ય)** સ્ત્રી. એક જાતની વેલ, કમળવેલ
**કપરાશ (-શ્ય)** સ્ત્રી. [જુઓ 'કપરું + ગુ. 'આશ' ત. પ્ર.] કપરાપણું
**કપરી** સ્ત્રી. કાળી વેલ
**કપરું** વિ. [દે. પ્રા. खप्परअ, નિષ્ઠુર] અઘરું, મુશ્કેલ, કઠિન. (૨) ઉગ્ર સ્વભાવનું, ક્રોધી. (૩) લાગણી વગરનું, દયા વગરનું. (૪) દુઃખદાયક [બખોલની બખોલ
**કપરૌદ** પું. ખાડાની કે કૂવાની અંદરનું આડું પોલાણ,
**કપર્દ** પું. [સં.] કોડો. (૨) મહાદેવ-શિવની જટા
**કપર્દિકા** સ્ત્રી. [સં.] કોડી
**કપર્દિની** સ્ત્રી. [સં.] દુર્ગા, ભવાની, અંબા
**કપર્દિ-વિનાયક વ્રત** ન. [સં.] શ્રાવણ સુદિ ચોથથી ભાદરવા સુદિ ચોથ સુધીનું એક ટાણાનું ભોજન અને ગણપતિના પૂજનનું વ્રત. (સં.જ્ઞા.)
**કપર્દી** પું. [સં.] જટાધારી મહાદેવ-શિવ
**કપલાસ** ન. મોચીનું એક ઓજાર
**કપલીન** સ્ત્રી. [અં. કપ્લિઙ્ગ્] બે નળીઓ જોડવા માટે વપરાતો પેચવાળો ટુકડો
**કપસટ (-ટ્ય)** સ્ત્રી. [રવા.] મહેનત
**કપળ** ન. એક જાતનું ખેતીનું ઓજાર, સમાર, 'હેરો'
**કપાટ** ન., [સં., પું., ન.] કમાડ, બારણાંનું પનેલ. (૨) (ગુ.) કબાટ
**કપાટ-પુટ** પું., ન. [સં., પું] કમાડનું પનેલ
**કપાટ-(ટો)બંધ (-બન્ધ)** પું. [સં.] કમાડના બારણાને ઘાટે ગોઠવાય તે રીતનો ચિત્રકાવ્યનો પ્રકાર. (કાવ્ય.)
**કપાટા** પું., બ.વ. (લા.) નસીબ. [૦ ફાટવા (રૂ. પ્ર.) એકદમ નસીબ ઊઘડવું, એકદમ સાહુકાર થઈ જવું]
**કપાડો** પું. ઘડવામાં ન ચાલે તેવી ધાતુની મેળવણી
**કપાણ**[1] ન. [જુઓ 'કાપવું' + ગુ. 'અણ' પ્ર.] કાપવું એ, કાપવાની ક્રિયા. (૨) કમી કરવું એ. (૩) કાપવાનું એક ઓજાર [લૂ લાગવી એ
**કપાણ**[2] ન. ઉઘાડે પગે તડકામાં ચાલવાથી લાગતી ગરમી,
**કપાણ**[3] ન. વજન કરવાનો પેઠી-કાંપો, કંપાણ
**કપાત (-ત્ય)** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાપવું' + 'આત' કૃ. પ્ર.] કાપવું એ. (૨) કમી કરવું એ
**ક-પાતર, ક-પાત્ર** વિ. [સં. कु-पात्र, અર્વા. તદ્ભવ] કુ-પાત્ર, નાલાયક. (૨) નઠારું, ખરાબ, હલકા સ્વભાવનું. (૩) (લા.) લુચ્ચું, તોફાની, લાંઠ
**કપામણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાપવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ. પ્ર.] કપાવવાની ક્રિયા, કાપવું એ. (૨) કપાવવાનું મહેનતાણું, કપાવવાનો ખર્ચ
**કપાલ(-ળ)** ન. [સં., પું., ન.] ખોપરી. (૨) લલાટ, કપાળ. (૩) સંન્યાસીનું ખપ્પર. (૪) માટીના વાસણનું ઠીબડું.

[૦ ખૂલવું (રૂ. પ્ર.) ભાગ્યોદય થવો. ૦ફૂટવું (રૂ. પ્ર.) ભાગ્યહીન થવું]

**કપાલ-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] શબ અડધું બળવા આવે ત્યારે નજીકના સગા દ્વારા થતી શબની ખોપરી ભાંગવાની ક્રિયા. [૦ કરવી (રૂ. પ્ર.) કોઈનું મગજ ફેરવી નાખવું]

**કપાલ-ચક્ર** ન. [સં.] ખોપરી બનાવનારાં કપાલાસ્થિઓના સાંધામાં આવેલું એક ઝીણું અને બેડોળ હાડકું

**કપાલ-દંતચૂલિક** (-દન્ત-) પું. [સં.] પાછલા કપાળના મૂળ ભાગને દંતચૂડાના પિંડ સાથે જોડનાર સ્નાયુ

**કપાલ-ધારી** વિ., પું. [સં., પું.] કપાળોની માળા પહેરનાર કાપાલિક (સાધુ)

**કપાલ-પદી** ન. [સં., પું.] એક જાતનું દરિયાઈ પ્રાણી

**કપાલ-પાટી** સ્ત્રી. આટાપાટાની રમતમાં મુખ્ય આડી લીટી

**કપાલ-પાણિ** પું. [સં.] મહાદેવ, રુદ્ર, શિવ

**કપાલ-ફોડી** સ્ત્રી. [+જુઓ 'ફોડવું + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] (લા.) દક્ષિણ ભારતમાં મુખ્યત્વે થતી એક વેલ

**કપાલ-ભાગ** પું. [સં.] ખોપરીના હાડકાનો સાપની ફેણ જેવો લાગતો પહોળો ભાગ [યંત્ર, ઘટિકા-યંત્ર

**કપાલ-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] સમય માપવાનું એક પ્રકારનું

**કપાલાસ્થિ** ન. [+ સં. अस्थि] ખોપરીનું હાડકું

**કપાલાસ્થિ-ભંગ** (-ભઙ્ગ) પું. [+ સં. अस्थि-भङ्ग] ખોપરીના હાડકાની ભાંગ-તૂટ

**કપાલિની** સ્ત્રી. [સં.] રુદ્રાણી, દુર્ગા [સાધુ-બાવો

**કપાલી** પું. [સં.] રુદ્ર, મહાદેવ. (૨) કાપાલિક પ્રકારનો

**કપાવવું, કપાવું** જુઓ 'કાપવું'માં.

**કપાશિ(-સિ)યા-મિલ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કપાશિયો' + અં.] કપાસ લોઢવાનું કારખાનું, 'જીન'

**કપાશિ(-સિ)યું** વિ. [જુઓ 'કપાસ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] કપાસમાંથી બનેલું-બનાવેલું. (૨) જેમાં કપાસનો પાક થતો હોય તેવું (ખેતર)

**કપાશિ(-સિ)યો** પું. [જુઓ 'કપાશિયું.'] કપાસનું બી. (૨) (લા.) પાકેલાં ગૂમડાં ખીલ વગેરેમાંથી નીકળતો પરુનો દાણો

**કપાશી(-સી)**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'કપાસ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] (લા.) કપાસિયાના આકારનું પડતું આંટણ, ડણની ગાંઠ. (૨) વાગેલો કાંટો મૂંદી જતાં બંધાતી નાની ગાંઠ. (૩) શેરડીમાં થતો એક જાતનો રોગ

**કપાશી(-સી)**[2] પું. [સં. कार्पासिक > પ્રા. कप्पासिअ પું.] કપાસનો વેપારી

**કપાશી(-સી)-વાડ** (-ડચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'કપાશી'[2] + 'વાડ.[2]'] કપાસના વેપારીની અવટંક મેળવેલા લોકોનો વાસ

**કપાસ** પું. [સં. कार्पास > પ્રા. कप्पास] ખેતરમાં ઊભેલા છોડની પાકેલા કેરામાંથી નીકળતું બી સહિતનું રૂ

**કપાસ-તદ્વિદ** વિ. [+ સં. तद्विद्] કપાસની પરખ કરનારો નિષ્ણાત, 'કૉટન-સ્પેશિયાલિસ્ટ'

**કપાસ-લોઢવો** પું. [જુઓ 'કપાસ' + 'લોઢવું' દ્વારા.] જ્યાં કપાસ લોઢવામાં આવે છે તે કારખાનું, 'જીન'

**કપાસ-વનસ્પતિ-વિજ્ઞાની** વિ. [જુઓ 'કપાસ' + સં., પું.] કપાસની ભિન્ન ભિન્ન જાતોનું વૈજ્ઞાનિક જ્ઞાન ધરાવનાર નિષ્ણાત, 'કૉટન બૉટેનિસ્ટ'

**કપાસ-સંવર્ધક** (-સઽવર્ધક) વિ. [સં.] કપાસ ઊગવામાં વૃદ્ધિ કરાવનારું, 'કૉટન-બ્રીડર'

**કપાસિયા-મિલ** જુઓ 'કપાશિયા-મિલ.'

**કપાસિયું** જુઓ 'કપાશિયું.'

**કપાસિયો** જુઓ 'કપાશિયો.'

**કપાસી** જુઓ 'કપાશી.'

**કપાસી-વાડ** (-ડચ) જુઓ 'કપાશી-વાડ.'

**કપાળ** ન. [સં. कपाल] લલાટ, ભાલ. (૨) (લા.) દુર્ભાગ્ય. [૦ કૂટવું (રૂ. પ્ર.) નકામી મહેનત કરવી. (૨) નુકસાન થવાથી દિલગીર થવું. ૦ ખૂલવું (રૂ. પ્ર.) નસીબ સારું થવું. ૦ ધોઈ આવવું (રૂ. પ્ર.) સારો બ્યાવેલો પ્રસંગ નકામો જવા દેવો. ૦પ્રમાણે ટીલું (રૂ. પ્ર.) જેને જેવું શોભે તેવું. ૦ ફૂટવું (રૂ. પ્ર.) લાંબા સમયની આશા એળે જવી. ૦ માં ચાંલ્લો (રૂ. પ્ર.) તિરસ્કાર. ૦માં ચોડ(-ટ)વું (રૂ.પ્ર.) તિરસ્કારપૂર્વક આપી દેવું. ૦માં -હામ (રૂ.પ્ર.) કશું ન આપવું એ. -ળે કંકુ (-કઙ્કુ) (રૂ. પ્ર.) યશ, માન, પ્રતિષ્ઠા, સુખપ્રાપ્તિ. -ળે કાજળ (રૂ. પ્ર.) અપજશ. -ળે ચ(-ચોં)ટવું (-ચોંટવું) (રૂ. પ્ર.) જવાબદારી કે નુકસાન યા અપજશ મળવાં. (૨) હમેશાં માટે જોડાઈ રહેવું. -ળે ડૂંડું, -ળે બાજરિયું (રૂ. પ્ર.) ઘણી હજામત વધવી. -ળે રેલા (રૂ. પ્ર.) મહેનત પડવી એ. -ળે લખેલું (રૂ. પ્ર.) નિર્મિત, નિર્માણ થયેલું. -ળે લખાવી લાવવું (રૂ. પ્ર) સુભાગ્ય લઇને આવવું કે જન્મવું. -ળે હાથ દેવો (રૂ. પ્ર.) નિરાશ થવું. (૨) પસ્તાવો થવો. -ળે કપાળે જુદી મત (-ત્ય) (રૂ. પ્ર.) માણસે માણસે જુદી બુદ્ધિ. કોડિયા જેટલું કે જેવું) કપાળ (-જેવું-) (રૂ. પ્ર.) કમનસીબી, હીણભાગ્ય]

**કપાળ-કૂટ** (-ટચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'કપાળ' + 'કૂટવું.'] (લા.) એકને એક જ જાતની મહેનત, એકસરખી મહેનતવાળી કામગીરી. (૨) મગજ-મારી, માથાકૂટ, માથાફોડ

**કપાળ-કૂટિયું** વિ. + જુઓ 'કૂટવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.],

**કપાળ-કૂટું** વિ. [+ ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] (લા.) માથું દુખી જાય તેટલી મહેનત કરનારું. (૨) કટ કટ કરનારું, માથાફોડિયું

**કપાળ-કૂટો** પું. [જુઓ 'કપાળ-કૂટું.'] જુઓ 'કપાળ-કૂટ.'

**કપાળ-ગરાસ** પું. [+જુઓ 'ગરાસ'.] ભાયાતો કે રાજકુંવરોને ગુજરાન માટે અપાતી હતી તે જાગીર, કરમ-ભાગ

**કપાળ-ગોર** (-ગોર) પું. [+ જુઓ 'ગોર.[1]'] યજમાનો માટે વંશપરંપરાથી ઊતરી આવેલો બ્રાહ્મણ પુરોહિત

**કપાળ-ચોટી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ચોટી.'] ઘોડાના કપાળ ઉપરનો વાળનો ગુચ્છો (જે બે કાન વચ્ચેથી શરૂ થઈ બે આંખ વચ્ચે કપાળ ઉપર લટકતો રહે છે.)

**કપાળ-પટી(-ટ્ટી)** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પટી,-ટ્ટી.'] ઘોડાના કપાળ ઉપર રાખવાની ચામડાની પટ્ટી

**કપાળિયો** પું. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખપ્પર ધારણ કરનારો અઘોરી બાવો, કાપાલિક, કપાલી

**કપિ** પું. [સં.] વાંદરની માંકડું વગેરે તે તે જાત. (૨) (લા.) સ્ત્રી. [ગુ.] સૌરાષ્ટ્રની ઘોડીઓની એક ઉત્તમ જાત

**કપિ-કુલ(-ળ)** ન. [સં.] વાંદરાઓની જાતિ

**કપિત્થ,** ૦ક ન. [સં., પું] કોઠાંનું ઝાડ

**કપિ-ધ્વજ** પું. [સં.] જેની ધ્વજામાં હનુમાન વાનરનું ચિહ્ન હતું તેવો અર્જુન (પાંડવ)

**કપિલ** વિ. [સં.] ઘેરા બદામી રંગનું. (૨) પું. સાંખ્યદર્શનના પ્રણેતા ગણાતા એક પ્રાચીન ઋષિ. (સંજ્ઞા.)

**કપિલ-દેવ** પું. [સં.] જુઓ 'કપિલ(૨).'

**કપિલ-વર્ણું** વિ. [+ સં. वर्ण + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઘેરા બદામી રંગનું

**કપિલા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ઘેરા બદામી રંગની ગાય

**કપિલા-છઠ** (-ઠ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'છઠ.'], **કપિલા-ષષ્ઠી** સ્ત્રી. [સં.] ભાદરવા વદિ છઠને દિવસે હસ્ત નક્ષત્ર અને વ્યતિપાત સાથે મંગળવાર આવે એવો દિવસ (આવો યોગ સામાન્ય રીતે બાર વર્ષે એક વાર આવે.) (સંજ્ઞા.)

**કપિ-શીર્ષ,** ૦ક.ન. [સં] કિલ્લા કોટ વગેરેની દીવાલો તેમજ મંદિરો મસ્જિદો વગેરેનાં ધાબાંની કિનારીએ કરવામાં આવતો વાંદરાના માથાના ઘાટનો તે તે આકાર, કોસીસું

**કપિંગ** (કપિઙ્ગ) ન. [અં.] શરીરનું બગડેલું લોહી કાઢી નાખવા માટે વપરાતું એક સાધન

**કપિંજલ** (કપિઞ્જલ) વિ. [સં.] પીંગળા રંગનું. (૨) પું. ચાતક. (૩) બપૈયો

**કપીથ** ન. [સં. कपित्थ ન.] જુઓ 'કપિત્થ.' [(પ્રસ્થાન.)

**કપીલિકા** સ્ત્રી. [સંસ્કૃતાભાસી શબ્દ] નવલિકા, ટૂંકી વાર્તા.

**કપીલું** ન. ઝેરકોચલું

**કપીલો** પું [સં. कपिल्लक-] એ નામનું એક ઝાડ. (૨) સુરત તરફ થતા પુંનાગ નામના ડુંગરી ઝાડના ડોડવા ઉપર બાઝતી ગાંઠ

**કપીશ, કપીંદ્ર** (કપીન્દ્ર) પું. [સં. कपि + ईश, इन्द्र] વાનરોનો સ્વામી (મોટે ભાગે) હનુમાન (સુગ્રીવ વાલિ વગેરે પણ 'રામાયણ'માં.)

**કપુરાસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. આરસ પહાણની એક જાત

**કપુલ** ન. મોટી લોથારીનું દોરડું. (વહાણ.) (૨) વાલ વીંટવાનું લાકડું. (વહાણ.)

**ક-પૂત** પું. [સં. कु + पुत्र > પ્રા. कुपुत्त] કુટુંબને અને મા-બાપને લાંછન લગાડે તેવો દીકરો

**કપૂર** ન. [સં. कर्पूर પું. > પ્રા. कप्पूर] એ નામનું ઝાડ. (૨) એ ઝાડમાંથી કાઢવામાં આવતો સુગંધી ઘનપદાર્થ. [૦નું વૈતરું (રૂ. પ્ર.) પ્રેમપૂર્વક કરવામાં આવતી મહેનત. -રે કોગળા (રૂ. પ્ર.) સુખી હોવાપણું, સુખ-વૈભવ]

**કપૂર-કાચલી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'કાચલી.'] (લા.) કપૂરના જેવા સુગંધવાળું એક વેલાનું મૂળિયું

**કપૂર-કેળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'કેળ.'] જેમાંથી એક પ્રકારનું કપૂર કાઢવામાં આવે છે તેવું કેળનું ઝાડ

**કપૂર-ખપાટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી [+ જુઓ 'ખપાટ.'] (લા.) બંગાળમાં થતી એક સુગંધી વનસ્પતિ(જંતુઘ્ન છે.)

**કપૂર-ચીની** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ચીની.'] એક જાતની વનસ્પતિ. (૨) ચિનાઈ સાકર

**કપૂર-નારી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'નારી.'] (લા.) માવો સાકર ઘી અને લવિંગ ભેળવી બનાવેલી ગળી પૂરી

**કપૂર-કૂટી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'કૂટવું' + ગુ. 'ઉ'' કૃ. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] (લા.) એ નામનો એક સુશોભિત છોડ, ચવ

**કપૂર-બરાસ** પું. [+ જુઓ 'બરાસ.'] પાન મિષ્ટાન્ન વગેરેમાં નાખવામાં આવતું એક પ્રકારનું કપૂર, ભીમસેની કપૂર

**કપૂર-ભીંડી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ભીંડી.'] એક જાતનું ડુંગરાઉ ઝાડ

**કપૂર-મધુરી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'મધુરું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કપૂરના જેવી સુગંધવાળો એક વેલો, ઉપલસરી, ઊસબો, કાબરિયો કંઢેર, કાબરી

**કપૂર-વાટી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'વાટવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] (લા.) એક જાતની મીઠાઈ [એક વેલ

**કપૂર-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'વેલ.'] સુવાળાં પાનવાળી

**કપૂરિયાં** ન. બ. વ. [જુઓ 'કપૂરિયું.'] (લા.) કાચી કેરીનાં બટકાં. (૨) ખજૂરીના ઝાડનાં ફળ, ખલેલાં. (૩) કોરાં ઢોકળાં, (૪) નાનાં બચ્ચાંના અંડકોશ

**કપૂરિયું** વિ. [સં. कर्पूरिक-क- > પ્રા. कप्पूरियअ-] (લા.) કાચી કેરીનું બટકું. (૨) ખજૂરીના ઝાડનું ફળ

**કપૂરિયો** પું. [જુઓ 'કપૂરિયું.'] (લા.) આંબાની એક ખાસ જાત. (૨) એક જાતનો છોડ (કપૂરના જેવી સુગંધવાળો). (૩) પુરુષની ઇંદ્રિય. (૪) હલાલ કરેલ નર જાનવરનું વૃષણ

**કપૂરી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કપૂરવાળું. (૨) કપૂરના જેવા સ્વાદવાળું. [૦ પાન (રૂ. પ્ર.) લાંબાં કૂણાશવાળાં-ખૂલતા લીલા રંગનાં મીઠાં નાગરવેલનાં પાન, 'કપૂરી પાન પૂનાનાં,' હાલ સૌરાષ્ટ્રમાં ચોરવાડમાં પણ થાય છે—જરા બરડ અને નાના આકારનાં]

**કપૂરી હળદર** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'હળદર.'] હળદરની એક જાત

**કપેચાં** ન., બ. વ. એક જાતનું વસાણું

**ક-પેચું** વિ. [સં. कु + જુઓ 'પેચ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ખરાબ આંટીવાળું, ખરાબ પેચવાળું. (૨) (લા.) અટપટું, કઠણ, મુશ્કેલ, અઘરું

**કપેરું** વિ. જુઓ 'કપરું.'

**કપો** પું વહાણનો એક ભાગ, ઝાઝી ગરેડી રહી શકે તેવું લાકડાનું ચોકઠું. (વહાણ.)

**કપોટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કપોટું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] પાતળી છાલ, છોતરું. (૨) પાતળું અને ફૂલીને ઊંચું થયેલું પડ, પોપડી, ભીંગડું. (૩) દાંત ઉપર બાઝેલી છારી, ખેરી

**કપોડું** ન. જરા જાડું છોતરું. (૨) પોપડો, પોડું. (૨) ગૂમડું સુકાયા પછી ઊખડતું છોડું, ભીંગડું. (૩) ઊખડી ગયેલું ભીંતમાંનું પડ. (૪) ચાળણીમાં લોટ ચાળતાં વધેલો જાડો મજબૂત દાણો. (૫) ભાખરાનો પૂડિયો

**કપોત** ન. [સં., પું.] કબૂતર, પારેવું. (૨) હોલું

**કપોતક** ન. [સં, પું.] નાનું કબૂતર, કબૂતરનું બચ્ચું. (૨) નાનું હોલું, હોલાનું બચ્ચું

**કપોતકી**[1] પું. કપાસ, વોણ [(૨) હોલી

**કપોતકી**[2] સ્ત્રી. [સં.], -ની સ્ત્રી. [સં. कपोतिनी] કબૂતરી.

**કપોતરું** ન. જાડી છાલ, ગાબચુ

**કપોતલી** સ્ત્રી. [સં. + कपोत ગુ. 'લું' સ્વાર્થે + 'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય] (લા.) મંદિરમાં ભરણી ઉપરનો ભાગ. (સ્થાપત્ય.)

**કપોત-વર્ણું** વિ. [સં. कपोत-वर्ण + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] કબૂતર

કે હોલાના શરીરના રંગ જેવું

**કપોત-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] રોજ કમાવું અને રોજ ખાવું એ, સંઘરો કરવાની વૃત્તિ વિનાનું જીવન. (૨) વિ. કબૂતરના જેવા જીવનવાળું [કરવું એ

**કપોત-વ્રત** ન. [સં.] કબૂતરની જેમ મૂંગે મોઢે દુઃખ સહન

**કપોતિકા(-ની), કપોતી**[૧] સ્ત્રી. [સં.] કબૂતરની માદા, કબૂતરી. (૨) હોલાની માદા, હોલી [જેવા રંગવાળું

**કપોતી**[૨] વિ. [સં., પું.] કબૂતર કે હોલાના શરીરના રંગ

**કપોરું** વિ. આકરું, કઠણ, અઘરું, કપરું

**કપોલ** પું. [સં.] ગાલ. (૨) લમણું [ધારણા. (૨) ગપ

**કપોલ-કલ્પના** સ્ત્રી. [સં.] મૂળ માથા વિનાની કલ્પના કે

**કપોલ-કલ્પિત** વિ. [સં.] મૂળ માથા વિનાની કલ્પના પામેલું, તદ્દન અધ્ધરિયું. (૨) તદ્દન વાહિયાત, કૃત્રિમ, ગોઠવી કાઢેલું, 'ફૅન્ટેસ્ટિક' (સુ. જો.)

**કપોલ-(૰પ્ર)દેશ** પું., **કપોલ-ફલક** ન. [સં.] ગાલ અને લમણાંનો ભાગ [જૂઠાણું ફેલાવનાર

**કપોલ-શાસ્ત્રી** વિ., પું. [સં., પું.] (લા.) તદ્દન ગપ્પી, તદ્દન

**કપોલાસ્થિ** ન. [+ સં. अस्थि] લમણાનું હાડકું, ગંડાસ્થિ

**કપોલિકા, ૰પેશી** સ્ત્રી. [સં.] ગાલની લગભગ ચતુષ્કોણ અને પાતળી પેશીવાળો ભાગ

**કપોલી** સ્ત્રી. [સં.] ઘૂંટણની-ઢીંચણની ઢાંકણી

**કપોળ** પું. સૌરાષ્ટ્રમાં ગોહિલવાડની એક વણિક કોમ અને એનો માણસ. (સંજ્ઞા.)

**કપ્તાન** પું. [અં. કૅપ્ટન્] વહાણ કે આગબોટ ઉપરના ખલાસીઓનો ઉપરી, વડો નાખુદો, વડો ટંડેલ

**કપ્તાન-ગીરી** સ્ત્રી. [+ફા. 'ગીર' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કપ્તાન-પણું, કપ્તાનની કામગીરી [કાપડ (સીવ્યા વિનાનું)

**કપ્પડ** ન. [સં. कर्पट પું., ન. > પ્રા. कप्पड, પ્રા. તત્સમ]

**કપ્પી**[૧] સ્ત્રી. [જુઓ 'કપ્પો[૧]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કુલ્લી, કૂલડી, નાનો શીશો. (૨) કોથળો

**કપ્પી**[૨] સ્ત્રી. [જુઓ 'કાપવું' દ્વારા.] થીગડી, પટ્ટી

**કપ્પો**[૧] પું. કૂપો, શીશો. (૨) કોથળો

**કપ્પો**[૨] પું. ગરગડી, ઉચ્ચાલન-યંત્ર

**કપ્લિંગ** (કપ્લિઙ્ગ્) સ્ત્રી. [અં.] જુઓ 'કપલીન.'

**કફ**[૧] પું. [સં.] શરીરમાંની એક ધાતુ, શ્લેષ્મ. (૨) ઉધરસ આવતાં નીકળતો શ્લેષ્મ-પદાર્થ, બળખો, બલગમ. (૩) ઉધરસ-ખાંસીનો રોગ

**કફ**[૨] જુઓ 'કપ.[૨]'

**કફ**[૩] પું. [અં.] ખમીસની બાંયનો પટાદાર છેડો

**કફ-કર, કફ-કારક** વિ. [સં.], **કફ-કારી** વિ. [સં., પું.] શરીરમાં કફ પેદા કરે તેવું

**કફ-કાસ, કફ-ક્ષય** પું. [સં.] જેમાં ખૂબ ઉધરસ આવી બળખા બહાર નીકળે છે તેવો ક્ષયરોગનો પ્રકાર

**કફગી** સ્ત્રી. [ફા. ખફ્ગી] જુઓ 'ખફગી.'

**કફ-ઘ્ન** વિ. [સં.] કફનો નાશ કરનારું (ઔષધ)

**કફ-જનક** વિ. [સં.] જુઓ 'કફ-કર.'

**કફ-જન્ય** વિ. [સં.] કફનો રોગ થવાને કારણે યા કફ પ્રકૃતિથી થાય તેવું

**કફ-જ્વર** પું. [સં.] શરીરમાં કફનો ઉપદ્રવ થવાને કારણે આવતો જ્વર, 'ઇન્ફ્લુએન્ઝા', 'ફ્લ્યૂ'

**કફ-ઝટ** (-ટય) સ્ત્રી. [રવા.] ખેંચતાણ, હોંસાતોંસી

**કફટ** પું. કાચબો

**કફન**[૧] ન. [અર.] મુડદાને વીંટાડવામાં આવતું લૂગડું. [૰ કાઢી કરવી (રૂ. પ્ર.) દફનાવવું. ૰દફન કરવું (રૂ. પ્ર.) શબની છેલ્લી બધી વિધિ પતાવવી. ૰ફાડીને બોલવું (રૂ. પ્ર.) એકદમ જોરથી બોલવું. ૰શિરે પર બાંધવું (રૂ. પ્ર.) મોતની પરવા ન કરવી]

**કફન**[૨] ન. [અં. કૉફિન્] શબ-પેટી

**કફન-ખસોટ** વિ. [જુઓ 'કફન[૧]' + 'ખસવું' + ગુ. 'ઓટ' કૃ. પ્ર.] (લા.) અત્યંત લોભી, કંજૂસ [લોભ, કંજૂસી

**કફન-ખસોટી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] અત્યંત

**કફન-ચોર** પું. [જુઓ 'કફન[૧]' + સં.] કબર ખોદીને કફનની ચોરી કરનાર માણસ. (૨) (લા.) દુષ્ટ માણસ, બદમાશ

**કફન-ફાડુ** વિ. [જુઓ 'કફન[૧]' + ગુ. 'ફાડવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] મુડદાને ઓઢાડેલું વસ્ત્ર ફાડીને લઈ જનાર (ચોર)

**કફ-નાશક, ૰ન** વિ. [સં.] કફ થતો અટકાવનારું, કફ-ઘ્ન

**કફની** સ્ત્રી. [અર.] સીવ્યા વિનાનું હજ વખતે પહેરવામાં આવતું મુસલમાનોનું વસ્ત્ર. (૨) ગળાથી ઘૂંટણ સુધીનું ટૂંકી બાંયનું કે બાંય વિનાનું ઢીલું પહોળું લાંબું પહેરણ (ફકીરો અને સંન્યાસીઓ પહેરે છે તે). [૰ પહેરવી (-પૅરવી) (રૂ. પ્ર.) ફકીર કે સાધુ થઈ જવું]

**કફ-પાંડુ** (-પાણ્ડુ) પું. [સં.] કફના રોગને લઈને થતો શરીરનો રંગ ફિક્કો-પીળો પડી જવાનો રોગ, 'ઍનેમિયા'નો એક પ્રકાર

**કફ-પિત્ત** પું. [સં.] કફ અને પિત્તનો એક મિશ્ર દોષ

**કફપિત્ત-જ્વર** પું. [સં.] કફ અને પિત્તના પ્રકોપથી આવતો તાવ

**કફ-પ્રકૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] શરીરમાં કફનું જોર અવારનવાર વધે એવી શારીરિક તાસીર. (૨) વિ. કફ-પ્રકૃતિવાળું, કફ-પ્રધાન

**કફ-પ્રકોપ** પું. [સં.] શરીરમાં કફનો વધુ પડતો ઉપાડો

**કફ-પ્રધાન** વિ. [સં.] શરીરમાંના વાત પિત્ત અને કફ એ ત્રણમાંથી કફનું પ્રમાણ વધુ હોય તેવી પ્રકૃતિનું, કફ-પ્રકૃતિ

**કફલાત** સ્ત્રી. [અર. કફાલત્] ચૂનાની ગાર. (૨) મરામત

**કફ-વર્ણું** વિ. [સં. कफ-वर्ण + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] કફના જેવા મેલા ધૂપછાંવ રંગનું

**કફ-વર્ધક, -ન** વિ. [સં.] કફ વધારનારું

**કફવાવું** અ. ક્રિ. કબર માટેની ચાદર ઓઢાડવી

**કફ-વિકાર** પું. [સં.] શરીરમાં કફના પ્રકોપને લીધે થતી વીસેક પ્રકારની વિકૃતિ [નાશ કરનાર, કફ-ઘ્ન

**કફ-વિરોધક** વિ. [સં.], **કફ-વિરોધી** વિ. [સં., પું.] કફનો

**કફ-શામક** વિ. [સં.] કફના ઉપદ્રવને ઓછો કરી શાંત કરનાર

**કફસ** પું. પાંજરું. (૨) સાંકડી અંધારી જગ્યા. (૩) ચબૂતરો. (૪) કેદખાનું. (૫) (લા.) શરીર

**કફ-સ્રાવ** પું. [સં.] કફ પડવો એ

**કફ-હર, કફ-હારક** વિ. [સં.], **કફ-હારી** વિ. [સં., પું.] કફ હરનાર, કફને દૂર કરનાર, કફ-ઘ્ન

**કફા** જુઓ 'ખફા.'

**કફાઈ** સ્ત્રી. ગળીના પીપનું ફીણ
**કફાત** સ્ત્રી. [અર. 'કફ્ફારત્'-પાપમાંથી છૂટવા માટેનાં પુણ્યદાન] પ્રાયશ્ચિત્ત. (૨) હાનિ, નુકસાન. (૩) દગાબાજી, લુચ્ચાઈ. (૪) કજિયો, ટંટો. (૫) ઉપાધિ, ઉત્પાત
**કફાતિ(-તી)સાર** પું. [સં. कफ + अति(-ती)-सार] અતીસારનો એક પ્રકાર, કફવાળો ઝાડાનો રોગ [કફવાળું
**કફાત્મક** વિ. [સં. कफ + आत्मन्-क] કફથી ભરેલું,
**કફા-દૃષ્ટિ** જુઓ 'ખફા-દૃષ્ટિ.'
**કફાપસ્માર** પું. [સં. कफ + अपस्मार] કફ-પ્રકોપથી થતો એક પ્રકારનો વાઈનો રોગ
**કફા-બંદ** પું. [ફા.] કુસ્તીનો એક દાવ
**કફા-મરજી** જુઓ 'ખફા-મરજી.' [નુકસાન
**ક-ફાયદો** પું. [સં. कु + જુઓ 'ફાયદો.'] ગેરફાયદો, ગેરલાભ,
**કફા(-ફ્ફા)રો** પું. [અર. कफ्फारह्] જુઓ 'કફાત(૧).'
**કફાશય** ન. [સં. कफ + आ-शय પું.] શરીરમાંનું કફને રહેવાનું સ્થાન
**કફી** સ્ત્રી. ગરગડી, કુપ્પી
**ક-ફોડું** વિ. [સં. कु-स्फोटक- > પ્રા. कु-प्फोडअ-] (લા.) અઘરું, કઠણ, મુશ્કેલ, વિકટ. (૨) જેમ હોવું જોઇયે તેમ ન હોય તેવું, કઢંગું. (૩) વિપરીત, વિષમ
**કફોણિકા, કફોણી** સ્ત્રી. [સં.] કોણી
**કફોદર** પું. [સં. कफ + उदर] કફ-પ્રકોપને કારણે થતો પેટનો એક રોગ [થતું ગાંડપણ
**કફોન્માદ** પું. [સં. कफ + उन्माद] કફ-પ્રકોપને લીધે
**કફોપદંશ (-દંશ)** પું. [સં. कफ + उप-दंश] કફ-પ્રકોપને લીધે થતું પેશાબનું એક દર્દ. (૨) એક પ્રકારનો ચાંદીનો રોગ
**કફ્ફારો** જુઓ 'કફારો.'
**કબક** ન. [ફા.] તેતરની જાતનું એક પક્ષી
**કબાછટ (-ટય)** સ્ત્રી. [રવા.] કકળાટ, કટાકૂટ, માથાકૂટ
**કબજ[1]** વિ. [અર. કબ્ઝ્] કબજામાં લઈ લીધેલું. હવાલે કરી લીધેલું
**કબજ[2]** વિ. [અર. કબ્ઝ્] કબજિયાતવાળું, બંધકોશવાળું
**કબજા-ગિ(-ગી)રો** પું. [જુઓ 'કબજો' + 'ગિ(-ગી)રો.'] મિલકતનો બીજાને કબજો આપી એ ઉપર નાણાં વ્યાજે લેવાં એ. (૨) વિ. હવાલા સાથે ધરાણે આપ્યું હોય તેવું, 'મૉર્ટગેજ ઇન પઝેશન'
**કબજા(-જે)-દાર** વિ. [જુઓ 'કબજો' + ફા. પ્રત્યય] જેની પાસે કબજો છે તેવું, કબજો ધરાવનાર, 'ટેનેયોર-હૉલ્ડર,' 'કસ્ટોડિયન'
**કબજા-ભંગ (-ભઙ્ગ)** પું. [જુઓ 'કબજો' + સં.] બીજાની પાસે રહેલો કબજો તોડાવી નાખવો એ, 'આઉસ્ટર'
**કબજા-માલિકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કબજો' + 'માલિકી.'] (વસ્તુના) કબજા સાથેનો માલિકી હક્ક
**કબજા-હક(-ક્ક)** પું. [જુઓ 'કબજો' + 'હક(-ક્ક).'] કોઈ પણ પ્રકારની સ્થાવર-જંગમ મિલકત જમીન વગેરે કબજા સાથે ભોગવવાનો અધિકાર, ભોગવટાનો હક્ક, માલિકી-હક્ક, 'ઑક્યુપન્સી રાઇટ'
**કબજિય(-યા)ત** સ્ત્રી. [અર. કબ્ઝિયત્] ઝાડો ખુલાસે ન આવવો એ, બંધકોશ, મળાવરોધ
**કબજે-દાર** જુઓ 'કબજા-દાર.'
**કબજો** પું. [અર. કબ્ઝહ્] પકડી કે ઘેરીને સત્તામાં રાખવું એ, હવાલામાં રાખવું એ, 'પઝેશન'. (૨) (લા.) દબાણ, પકડ, સત્તા, 'કસ્ટડી.' (૩) ઉપભોગ, ભોગવટો, માલિકી, 'ઑક્યુપન્સી.' (૪) બાંય વગરનું અથવા ટૂંકી બાંયનું બદન. (૫) સ્ત્રીઓની પૂરા માપની ચોળી. [-જે **કરવું,** -જે **લેવું** (રૂ. પ્ર.) તાબામાં લેવું, અધિકાર નીચે હવાલો સંભાળવો. -જે **રાખવું** (રૂ. પ્ર.) અધિકાર નીચે સાચવી રાખવું. ૦ **આપવો** (રૂ. પ્ર.) બીજાને સોંપી દેવું. ૦ **કરવો** (રૂ. પ્ર.) પોતાની સત્તા નીચે લેવું. ૦ **છોડવો** (રૂ. પ્ર.) અધિકાર જતા કરવા. ૦ **મેળવવો** (રૂ. પ્ર.) અદાલત દ્વારા અધિકાર મેળવવો ૦ **લેવો** (રૂ. પ્ર.) અધિકાર નીચે લેવું]
**કબજે-ભોગવટો** પું. [જુઓ 'કબજો' + 'ભોગવટો.'] ઉપભોગ કરવાના અધિકાર સાથેની માલિકી, કબજો અને એની સાથે એનો ઉપભોગ
**કબટ[1]** પું. એક જાતની સ્વાદિષ્ઠ વાની
**કબટ[2]** ન. પિસ્તોલ રાખવાનું ચામડાનું સાધન
**કબડ** વિ. [દે. પ્રા. कब्बड, ખરાબ નગરમાં રહેનારું] (લા.) ગામડિયું. (૨) ભોટ, મૂર્ખ, કમ-અક્કલ. (૩) નમાલું. (૪) બગડી ગયેલું
**કબડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] કચડવું (૨) (લા.) હેરાન કરવું, પજવવું. (૩) હેરાન કરી થકવી નાખવું. **કબડાવું[1]** કર્મણિ., ક્રિ. **કબડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**કબડામણ (-ણ્ય), -ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કબડવું' + ગુ. 'આમણ,' '-ણી' કૃ.પ્ર.] (લા.) હેરાનગત, પજવણી
**કબડાવવું, કબડાવું[1]** જુઓ 'કબડવું'માં.
**કબડાવું[2]** અ.ક્રિ. [રવા.] સુકાવું. (૨) દૂબળું થવું. (૩) કથળવું, તબિયતનું બગડવું, માંદું થવું
**કબડ્ડી** સ્ત્રી. [હિં.] હુતુતૂની રમત
**કબર** સ્ત્રી. [અર. કબ્ર્] મડદું દાટવા પછી એના ઉપર કરવામાં આવતું ઉત્તર-દક્ષિણ લંબાઈનું ચોગમ નાની નાની ચડ-ઊતર પગથીના ઘાટનું બાંધકામ, ઘોર. [૦ **ખોદવી** (રૂ.પ્ર.) પોતાનો નાશ નોતરવો. ૦ **પૂરવી** (રૂ.પ્ર.) મારી નાખવું]
**કબર-ગાહ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કબર' + ફા. પ્રત્યય] કબ્ર-સ્તાન
**કબર-પરસ્તી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કબર' + ફા.] કબરની પૂજા
**કબર-સ્તાન** જુઓ 'કબ્રસ્તાન.'
**કબરી** સ્ત્રી. [સં.] સ્ત્રીઓના માથા ઉપરની વેણી, ચોટલો
**કબરી-બંધ (-બન્ધ)** પું. [સં.] વાળેલો ચોટલો, અંબોડો
**કબલા-ચોથ (-ચોથ્ય)** સ્ત્રી. [રવા. + જુઓ 'ચોથ.'] (લા.) સ્ત્રીઓમાં અંદરોઅંદર થતી નિરર્થક ગરબડ
**કબલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કબલો[1]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નાનો કબલો, અનાજ ભરવાનો નાનો ટોપલો, ટોપલી
**કબલું** વિ. કાણું
**કબલો[1]** પું. અનાજ રાખવાનો વાંસનો મોટો ટોપલો
**કબલો[2]** પું. [રવા.] નિંદા, બદગોઈ
**કબંધ (કબન્ધ)** પું., ન. [સં.] માથા વિનાનું ધડ (પુરાણ-

કથાઓ વગેરેમાં હાલતું ચાલતું લડતું બતાવાયેલું)

**કબંધ-તા** (કબન્ધતા) સ્ત્રી. [સં.] સમગ્ર આકારની દૃષ્ટિએ વિચિત્રરૂપ હોવાપણું, વિચિત્રરૂપ-તા, 'ગ્રોટેસ્કવીનેસ' (વિ.ર.)

**કબા** સ્ત્રી. [અર.] અમીરો પહેરે તે જાતનો ઝભો

**ક-બાજી** સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'બાજી.'] ખેલ બગડી જવાપણું, સારું કરવા જતાં ખરાબ થઈ જવું એ. (૨) (લા.) ધાંધલ, ધમાલ, અવ્યવસ્થા. (૩) ઊંધો ધંધો, મૂર્ખાઈ ભરેલું કામ. [૦કરવી (રૂ.પ્ર.) ખરાબ કામ કરવું. (૨) વસ્તુસ્થિતિ ઉલટાવી નાખે એવી મૂર્ખાઈ કરવી. ૦ની કબાજી (રૂ.પ્ર.) ધારેલા કામની નિષ્ફળતા, કામનું બગડી જવાપણું. ૦નું (રૂ.પ્ર.) ખોટું. (૨) ગેરલાભ કરનારું. ૦સૂઝવી (રૂ.પ્ર.) ખરાબ કામમાં સામેલ થવું. (૨) ગેરલાભ કે હાનિ થાય એવું સૂઝવું]

**કબાટ** ન. [અં. કપ્‌બોર્ડ] કપડાં પુસ્તક વગેરે મૂકવા માટે બનાવેલું દીવાલનું કે સ્વતંત્ર લાકડા-લોઢાનું હાટિયું. [-ટ ફાટવા (રૂ.પ્ર.) ઘણો પૈસો મળવાથી ન્યાલ થઈ જવું]

**કબાડ**[1] વિ. કદરૂપું, બેડોળ. (૨) દુષ્ટ, હલકું

**કબાડ**[2] પું. ઇમારતી લાકડું. (૨) લાકડાનો રદ્દી સામાન. (૩) પડી ગયેલા મકાનનો કચરો. (૪) એક ગાડાનો ભાર

**કબાડ-કડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કબાડ[1]' દ્વારા.] નકામી મહેનત, વૈતરું. (૨) હલકી મજૂરી

**કબાડા-વાળો** વિ., પું. [જુઓ 'કબાડું' + ગુ.' વાળું' ત. પ્ર.] લાકડાં કાપી ગુજરાન કરનાર, કઠિયારો

**કબાડિયું** વિ. [જુઓ 'કબાડું' + 'ઇયું' ત.પ્ર.] (લા.) છળ-કપટ કરનારું, તરકટી, લુચ્ચું. (૨) ખરાબ રીતભાતવાળું. (૩) જૂઠું અને જોરવાળું. (૪) લોભી. (૫) મૂર્ખ

**કબાડિયો** પું. [જુઓ 'કબાડિયું.'] કઠિયારો. (૨) જૂનો પુરાણો ભંગાર વેચનાર વેપારી, કબાડી

**કબાડી** વિ. [જુઓ 'કબાડ[1]' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કઠિયારાનો ધંધો કરનારું. (૨) વાંસનો તરાપો વેચનારું. (૩) પું. (લા.) ધૂર્ત, લુચ્ચો. (૪) કબાડાં કરનાર, કૌભાંડી, તરકટી. (૫) લોભી. (૬) કજિયાખોર. (૭) મધ પાડનાર (વાઘરી)

**કબાડું** ન. [જુઓ 'કબાડ[1]' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] (લા.) ધૂર્તતા, લુચ્ચાઈ. (૨) કૌભાંડ, તરકટ. (૩) લોભ. (૪) કજિયો, કંકાસ. [૦કરવું (રૂ.પ્ર.) દુષ્કર્મ કરવું, વ્યભિચાર કરવો]

**કબાબ** ન. [ફા.] ભારેલું માંસ. (૨) માંસનું મૂઠિયું કે ભજિયું. [૦કરવું (રૂ.પ્ર.) સળગાવવું. ૦થવું (રૂ.પ્ર.) અદેખાઈ ગુસ્સા કે પ્રેમથી બળવું. (૨) પ્રેમમાં નાસીપાસ થવું. ૦ચી ચરબી [હિં.] (રૂ.પ્ર.) કબૂતરનું માંસ. (૨) બાજપક્ષીની ચરબી]

**કબાબ-ચીની** સ્ત્રી. એક વનસ્પતિ. (૨) એનાં બી

**કબાબું** ન. [જુઓ 'કબાબ' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] (લા.) બાજરાના લોટની એક વાની

**કબાયલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કબીલો.'] કુટુંબ, બૈરાં-છોકરાં

**કબાલ-દાર** વિ. [જુઓ 'કબાલો' + ફા.પ્રત્યય] કબાલાવાળું. (૨) ઠેકેદાર, ઇજારદાર

**કબાલા(-લે)દાર** વિ. [જુઓ 'કબાલો' + ફા. પ્રત્યય] દસ્તાવેજને આધારે જેનું લેણદેણ રહેતું હોય તેવું (માણસ)

**કબાલા-પત્ર** પું. [જુઓ 'કબાલો' + સં., ન.] કબાલો નાખવામાં આવ્યો હોય તેવો પત્ર, દસ્તાવેજ, સનદ

**કબાલા-બુક** સ્ત્રી. [જુઓ 'કબાલો' + અં.] **કબાલા-વહી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કબાલો' + અર.] કબાલા નોંધવાની અને ભાવ ખંડાતાં જમાખર્ચી નાખવાની ચોપડી

**કબાલે-દાર** જુઓ 'કબાલા-દાર.'

**કબાલો** પું. [અર. કબ્બાલહ્] કબૂલાત, (૨) સાટું, સોદો. (૩) કબૂલાતનો દસ્તાવેજ. (૪) સાટાખત, કરાર-પત્ર. (૫) વાયદાથી નાણાં આપવાનું ઠરાવી કરેલી ખરીદી, 'ફૉર્વર્ડ કૉન્ટ્રેક્ટ'. [૦કરવો (રૂ.પ્ર.) ઠરાવ કરી માલ લેવો. ૦પાકવો (રૂ.પ્ર.) નાણાં ભરવાની મુદત થવી]

**કબાહત** સ્ત્રી. [અર.] ભૂંડાઈ. (૨) અડચણ. (૩) મૂંઝવણ. (૪) માઠું પરિણામ

**કબાળો** પું. માટીનો બનાવેલો નાનો કોઠલો

**કબીર** વિ. [અર.] મોટું, મહાન. (૨) પું. જ્ઞાનમાર્ગીય પરંપરાનો ઉત્તર ભારતનો એક મધ્યકાલીન સંત. (સંજ્ઞા.)

**કબીર-પંથ** (-પન્થ) પું. [+ જુઓ 'પંથ.'] કબીરની પરંપરામાં ચાલેલો એક વૈષ્ણવ જ્ઞાનમાર્ગીય સંપ્રદાય, કબીર-સંપ્રદાય. (સંજ્ઞા.) [અનુયાયી

**કબીર-પંથી** (-પન્થી) વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] કબીર પંથનું

**કબીર-વાણી** સ્ત્રી. [+ સં.] કબીરે રચેલાં જ્ઞાનમાર્ગીય પદો-ભજનોનો સંગ્રહ [પંથ.' (સંજ્ઞા.)

**કબીર-સંપ્રદાય** (-સમ્પ્રદાય) પું. [+ સં.] જુઓ 'કબીર-

**કબીર-સંપ્રદાયી** (-સમ્પ્રદાયી) વિ. [+ સં., પું.], **કબીરિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] જુઓ 'કબીર-પંથી.'

**કબીરી** સ્ત્રી. એક જાતનું ફળ

**કબીરો**[1] પું. [અર. કબીરહ્] મુસલમાન શરિયત પ્રમાણે બે ગુનાઓમાંનો એક (મોટો અપરાધ)

**કબીરો**[2] પું. [અર. 'કબીર' પરથી ફા. 'કબીરહ્'] કબીર-પંથીઓનું પહોળા મોઢાવાળું ભિક્ષાપાત્ર. (૨) પહોળું શકોરું

**કબીલ(-લા)-દાર** પું. [જુઓ 'કબીલો' + ફા. પ્રત્યય] કુટુંબ-કબીલાવાળું, છોકરાંછૈયાં ને બીજાં કુટુંબીજનોથી ભરેલું

**કબીલું** ન. [જુઓ 'કબીલો.'] સગુંવહાલું, સગું-સંબંધી, સગું-સાગવું

**કબીલો** પું. [અર. કબીલહ્] એક માબાપનાં છોકરાં-છૈયાં-બાલબચ્ચાં. (૨) કુટુંબીજનો, પરિવાર

**કબીસો** પું. [અર. કબીસહ્] ચાંદ્ર વર્ષ અને સૌર વર્ષ વચ્ચેના તફાવતના ૧૧ દિવસોનો ગાળો (પારસી વર્ષ ૩૬૦ દિવસનું હોઈ ૫ દિવસનો જે ગાળો તે)

**કબુક** ન. પક્ષીને પૂરવાનું પાંજરું

**કબુચ** પું. ચોખાની એક જાત, કડાના ચોખા

**ક-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં. कुबुद्धि] ખરાબ સમઝ, દુર્બુદ્ધિ, દુર્મતિ, મનમાં ખરાબ વિચાર આવવા એ

**કબુદ્ધિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કુબુદ્ધિવાળું

**કબુલાવવું, કબુલાવું** જુઓ 'કબૂલવું'માં.

**કબૂતર** ન. [ફા.] પારેવું, ખબૂતર

**કબૂતર-ખાનું** ન. [+ જુઓ 'ખાનું.'] કબૂતરોને રહેવાનું તેમજ ચણવાની સગવડવાળું પાંજરું કે ઘર, પરબડી

**કબૂતરો** પું. [જુઓ 'કબૂતર' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.) કબૂતરના રંગની ઘોડાની એક જાત
**કબૂતરિયો** પું. [જુઓ 'કબૂતર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) સોલાપુર બાજુ થતી આંબાની એક જાત
**કબૂતરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કબૂતર' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કબૂતરની માદા. (૨) (લા.) એક જાતની નદી. (૩) સુંદર સ્ત્રી. (૪) પગમાં પહેરવાની રૂપાની કરડી
**કબુતરું** ન. [જુઓ 'કબૂતર' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કબૂતર
**કબૂદ** ન. [ફા.] એક પક્ષી [(૨) વિ. કુબુદ્ધિવાળું
**ક-બૂધ** (-ધ્ય) સ્ત્રી. [સં. कु-बुद्धि] કુબુદ્ધિ, ખરાબ સમઝણ.
**ક-બૂધિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કુબુદ્ધિવાળું, ખરાબ સમઝવાળું, કુમતિયું [(૨) સંમત
**કબૂલ** ક્રિ. વિ. [અર., હા પાડવી] માન્ય, મંજૂર, સ્વીકૃત.
**કબૂલણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કબૂલવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] **કબૂલ(-લા)ત** સ્ત્રી. [અર. કબૂલિય્યત્] કબૂલવું એ
**કબૂલ(-લા)ત-નામું** ન. [+ જુઓ 'નામું.'] સ્વીકાર-પત્ર, બે કરાર કરનારાઓની લિખિત કબૂલત
**કબૂલ(-લા)ત-પત્ર** પું. [+ સં., નં.] સ્વીકાર-પત્ર, કરાર-નામું
**કબૂલતી** વિ. [જુઓ 'કબૂલત' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કબૂલાતવાળું
**કબૂલ-મંજૂર** (-મઞ્જૂર) ક્રિ. વિ. [અર.] સ્વીકૃત, માન્ય
**કબૂલ-મંજૂરી** (-મઞ્જૂરી) સ્ત્રી. [અર.] સ્વીકૃતિ, કબૂલત
**કબૂલવું** સ. ક્રિ. [અર., તત્સમ] હા પાડવી, સ્વીકારવું, કબૂલત આપવી. **કબુલાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કબુલાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**કબૂલાત** જુઓ 'કબૂલત.'
**કબૂલાત-નામું** જુઓ 'કબૂલત-નામું.'
**કબૂલાત-પત્ર** જુઓ 'કબૂલત-પત્ર.'
**કબૂલિયત** સ્ત્રી. [અર. કબૂલિય્યત્] કબૂલ કરવું એ, કબૂલત
**કબૂલી**[1] સ્ત્રી. [અર.] ચોખા અને ચણા મેળવી બનાવવામાં આવતી એક ખાવાની વાની, એક જાતનો પુલાવ
**કબૂલી**[2] સ્ત્રી. પ્રાણીના શરીરનો પાછલો ભાગ
**કબૂલો** પું. ઘોડેસવારની બંદૂક રાખવાનું ચામડાનું મ્યાન
**કબેલું** ન. કાળું મોઢું નળિયું, મોભારિયું, કવલું. (૨) ઘાટ વગરનું ઠીકરું. (૩) માટીના ભાંગેલા વાસણનો ટુકડો. (૪) (લા.) જાડું અને મોઢું રાભા જેવું માણસ
**ક-બોલ** પું. [સં. कु + જુઓ 'બોલ.'] ખરાબ વચન, ગાળ. (૨) ટોણો, મહેણું
**કબ્ર-કાવ્ય** ન. [અર. + સં.] મરશિયા, કરુણ-પ્રશસ્તિ, નિવાપાંજલિ, વિરહોર્મિકાવ્ય, 'એલિજી' (બ. ક. ઠા.)
**કબ્ર-સ્તાન** ન. [અર + ફા.] મુસલમાની યહૂદી ખ્રિસ્તી વગેરેનાં મડદાં દાટવાનો વાડો કે સ્થાન (જ્યાં અનેક 'કબરો' કરવામાં આવી હોય છે.)
**કબા, ૦ય** સ્ત્રી. [અર. કૈબાહ્] પરણતી વખતે પહેરવાનું કિનખાબનું કેડિયું, વરને પહેરવાનો જરિયન જામો. (૨) લગ્ન પ્રસંગે સગાંવહાલાંઓને આપવામાં આવતી પહેરામણી. (૩) બાંય
**ક-ભારજા** સ્ત્રી. [સં. कु-भार्या, અર્વા. તદ્ભવ] ખરાબ કે વ્યભિચારિણી પત્ની, કંકાસ કરનારી પત્ની
**ક-ભાવ** પું. [સં. कु-भाव], **-વો** પું. [+ ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર] દુર્ભાવ
**કભેલુ** પું. ગુસ્સો, રીસ
**ક-ભોઠું** વિ. ધોતાં મેલ ન જાય તેવું, કધોણું. (૨) કોઈ દરકાર ન રાખે એવી રીતે પડેલું
**ક-ભોમ** (-મ્ય) સ્ત્રી. [સં कु-भूमि] ખરાબ જમીન
**કમ** વિ. [ફા.] ઓછું. (૨) ખરાબ. ('કમ' વ્યાપક રીતે ભાષામાં પૂર્વગ તરીકે મળે છે.)
**કમ-અક(-ક્ક)લ** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'અકલ.[2]'] ઓછી બુદ્ધિ. (૨) વિ. ઓછી બુદ્ધિવાળું, અણ-સમઝુ
**કમ-અસલ** વિ. [+ જુઓ 'અસલ.'] અસલ ઓલાદનું નહિ તેવું, વર્ણસંકર. (૨) રખાતનું સંતાન
**કમ-આવડ, -ડત** (-ડ્ય, -ડત્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'આવડવું' + ગુ. 'અત' ત. પ્ર.] અનુભવની કચાશ, અ-કુશળતા
**કમ-કદર** વિ. [+ જુઓ 'કદર.'] કદર ન કરનારું, બે-કદર, અ-ગુણજ્ઞ [સૂગ આવવી. (૩) કંટાળો આવવો
**કમકમવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ભય ત્રાસ કે ટાઢથી ધ્રૂજવું. (૨)
**કમકમાટ** પું., **-ટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કમકમવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર. + 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય] કંપારી, ધ્રુજારી. (૨) ત્રાસ, ભય. (૩) કંટાળો. (૪) ધિક્કારની લાગણી
**કમકમાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'કમકમવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] કંપારી, ધ્રુજારી. (૨) અરેરાટી. [**૦ આવવાં, ૦છૂટવાં** (રૂ. પ્ર.) ધ્રૂજી ઊઠવું]
**કમકમી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કમકમું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ધ્રુજારી, કંપારી. (૨) કંટાળો. (૩) સૂગ. [**૦ખાવી** (રૂ. પ્ર.) ધ્રૂજવું, થરથરવું. (૨) અચકાવું]
**કમકમું**, ન., **-મો** પું. [જુઓ 'કમકમાં.'] જુઓ 'કમકમાં.'
**કમ-કસ** વિ. [જુઓ 'કમ' + 'કસવું.'] આળસુ, સુસ્ત
**કમકારો** પું. ખેડ કરનારો મજૂર સાથી
**કમ-કિં(-કી)મત** (-કિમ્મત) વિ. [જુઓ 'કમ' + 'કિંમત'-'કીમત.'] ઓછી કિંમતનું, ઓછા મૂલ્યનું
**કમ-કૌવત** વિ. [જુઓ 'કમ' + 'કૌવત.'] ઓછી તાકાતવાળું, અશક્ત, નિર્બળ
**કમ-કૌવતી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કમતાકાત, અશક્ત, નિર્બળ
**કમ-ખરચ, કમ-ખર્ચ** પું., ન. [જુઓ 'કમ' + ખરચ'-'ખર્ચ.'] ઓછો ખર્ચ ['ખર્ચાળ.'] ઓછું ખર્ચ કરનાર
**કમ-ખરચાળ, કમ-ખર્ચાળ** વિ. [+ જુઓ 'ખરચાળ'-
**કમ-ખરચી, કમ-ખર્ચી** સ્ત્રી. [+ જુઓ ખરચી'-'ખર્ચી.'] ઓછો ખર્ચ [કમખા ઘાટની ચોળી, ટૂંકી ચોળી
**કમખા-ચોલી, -ળી** [જુઓ 'કમખો' + 'ચોલી, -ળી.']
**કમખી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'કમખો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો કમખો, કસવાળી નાની ચોળી
**કમખી**[2] સ્ત્રી. ઘાઘરા કે ગાદલાં બનાવવામાં વપરાતું એક જાતનું કાપડ [નાની ચોળી, કાપડું
**કમખો** પું. [ફા. કમખાબ્] કસ-વાળું નાનું કાપડું, કસવાળી
**કમખોડવું** સ. ક્રિ. વખોડવું, નિંદવું. **કમખોડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કમખોડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**કમખોડાવવું, કમખોડાવું** જુઓ 'કમખોડવું'માં.
**કમ-ગોઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કમ' + ફા. 'ગુફ્તાર્' દ્વારા.] થોડું

બોલવું એ

**કમચી** સ્ત્રી. [તુર્કી.] ચાબુક, કોરડો. (૨) ચાબુકની દોરી. (૩) ડાળી. (૪) વાંસ નેતર વગેરેની પાતળી સોટી (જેની ટોપલી બનાવાય છે.). (૫) (લા.) પંજા લડાવવામાં હાથનો ઝટકો (જેનાથી આંગળીઓ તૂટી જાય.)

**કમચો** પું. એક જાતનું તંતુ-વાદ્ય. [**૦ખસી જવો** (રૂ. પ્ર.) ભાન ગુમાવવું. (૨) ગાંડા થઈ જવું]

**કમ-જબાં(-બાન)** સ્ત્રી. [જુઓ 'કમ' + 'જબાન.'] ઓછું બોલવાપણું. (૨) અબોલપણું, મૌન. (૩) (લા.) ભૂંડી ગાળ, અપશબ્દ. (૪) વિ. ઓછું બોલનારું

**કમ-જાત** (-ત્ય) વિ. [જુઓ 'કમ' + 'જાત[2].'] હલકા કુળમાં જન્મેલું. (૨) રખાતના પેટનું, વર્ણસંકર. (૩) (લા.) કુટિલ, લુચ્ચું, બદમાશ

**કમ-જ્યાદે** ક્રિ. [જુઓ 'કમ'+ ફા. 'જિયાદહ્'] ઓછુંવત્તું, વધુઘટું

**કમ-જોર** વિ. ['જુઓ કમ'+'જોર.'] ઓછા બળવાળું, નિર્બળ, અશક્ત

**કમ-જોરી** સ્ત્રી. [+ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] નિર્બળતા, અ-શક્તિ

**કમ-જોશ(-સ)** વિ. [જુઓ 'કમ' + 'જોશ(-સ).'] જુસ્સા વિનાનું, નમાલું

**કમઠ** પું. [સં.] કાચબો. (૨) વાંસ

**કમઠાડું** ન. [સં + ગુ. 'આડું' ત. પ્ર.] વાંસનું ખપાટિયું

**કમઠાણ** ન. [જુઓ 'કમઠ' દ્વારા.] વાંસ વગેરેથી ઊભું કરેલું ઇમારત કે મકાનનું કાચું માળખું. (૨) (લા.) મોટો ખટલો, રસાલો. (૩) કામની ગોઠવણ. (૪) કારભાર. (૫) તોફાન, ધાંધલ

**કમઠાણું** ન. [જુઓ 'કમઠાણ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] વાંસ કે લાકડાની ડાળ. (૨) લાકડાનો અત્તો. (૩) લાકડું સારું કરવાનું સાધન

**કમઠાયો** પું. [જુઓ 'કમઠ' દ્વારા.] (વાંસનો કડછો વાપરવાને કારણે) રસોયો. (૨) બાંધકામનો અનુભવી સુતાર-કડિયો વગેરે મિસ્ત્રી, શિલ્પી [ડફણું, બૂંધું

**કમઠાલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કમઠ' દ્વારા.] લાકડાનું ડંગોરું,

**કમઠાળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કમઠાલ.'] વાંસનો પરોણો. (૨) દંડૂકો. (૩) ફાડેલું લાકડું, ચિતાળ

**કમઠી** સ્ત્રી. [સં.] કાચબી. (૨) વાંસની ચીપ

**કમઠેળિયાં** ન., બ. વ. [સૌ.] જુવારના સાંઠાને પોલો કરી બેઉ છેડા ભેળા કરી કરવામાં આવતું રમવા માટેનું સાધન (ન.મા.)

**કમણવું** અ. ક્રિ. [સં. कु-मनस् > પ્રા. कु मण-, ના-ધા,] મનથી અપ્રસન્નતા બતાવવી, કચવાવું, દુભાવું. **કમણાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કમણી** સ્ત્રી. પગરખાં

**ક-મત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [સં. कु-मति] કુમતિ, કુબુદ્ધિ

**કમ-તર** વિ. [જુઓ 'કમ' + સં., ફા. પ્રત્યય] વધારે ઓછું. (૨) ઊતરતી કોટિનું

**કમ-તરીન** વિ. [જુઓ 'કમ' + ફા. પ્રત્યય] અત્યંત ઓછું, જરાક. (૨) કમ-ભાગ્ય. (૩) કંગાળ, તદ્દન ગરીબ. (૪) તુચ્છ, પામર

**કમ-તાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કમ' + સં. ता. ત. પ્ર. + ગુ. 'આઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કમપણું, ઓછાપણું, કમી, ઊણપ, ખામી

**કમ-તાકાત** વિ. [જુઓ 'કમ' + 'તાકાત.'], **-તી** વિ. [+ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઓછા બળવાળું, નિર્બળ, અશક્ત [મતિવાળું, કુબુદ્ધિવાળું

**કમતિયું** વિ. [જુઓ 'ક-મત' + ગુ 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખરાબ

**કમતી** વિ. [જુઓ 'કમ' દ્વારા.] ઓછું. (૨) ખૂટતું, ઘટતું

**કમ-તોલ** વિ. [જુઓ 'કમ' + સં.] વજનમાં તોલ કરતાં ઓછું, ઓછા વજનનું. (૨) (લા.) ઓછી મહત્તા ધરાવતું, ઓછા વકરવાળું, ઓછા મોભાવાળું

**કમ-તોલું** વિ. [+જુઓ 'તોળવું' ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] ઓછું તોલ કરનારું, ઓછું વજન કરનાર

**કમધ, ૦જ** વિ. [સં. कर्म-ध्वज > પ્રા. कम्मद्धय; कर्म કરી ધ્વજ ફરકાવી છે તેવું] (જૂ. ગુ.) ખ્યાતનામ, પ્રખ્યાત

**ક-મન** ન. [સં. कु-मनस्] અસંતોષ, અપ્રીતિ, નાખુશી. (૨) કંટાળો, અભાવ. (૩) અનિચ્છા

**કમ-નજર** સ્ત્રી. [જુઓ 'કમ' + 'નજર.[2]'] ઓછી નજર, ટૂંકી દૃષ્ટિ. (૨) મહેરબાનીનો અભાવ, અવકૃપા. (૩) વિ. ઓછી નજરવાળું, ટૂંકી દૃષ્ટિવાળું

**કમ-નસીબ** ન. [અર. કમ્નસીબ્] દુર્ભાગ્ય, કમ-ભાગ્ય. (૨) દારિદ્રય. (૩) વિ. દુર્ભાગી, કમભાગી. (૪) દુઃખી

**કમનસીબી** સ્ત્રી. [+ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] દુર્ભાગ્ય, કમભાગ્ય

**કમનીય** વિ. [સં.] ચાહવા જેવું, પ્રીતિને લાયક. (૨) મનોહર, સુંદર

**કમનીય-તા** સ્ત્રી. [સં.] કમનીય હોવાપણું

**કમ-પાયરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કમ' + 'પાયરી.'] ઊતરતા પ્રકારનો દરજ્જો. (૨) વિ. ઊતરતા દરજ્જાનું. (૩) નીચ, હલકું

**કમ-પાક** પું. [જુઓ 'કમ' + સં.] ખેતરમાં ઊતરેલો ઓછો પાક. (૨) વિ. ઓછા પાકવાળું

**કમ-ફુરસદ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કમ' + 'ફુરસદ.'] ઓછી નવરાશ. (૨) વિ. ઓછી નવરાશવાળું [ઓછી નવરાશ

**કમ-ફુરસદી** સ્ત્રી. [+ ફા. 'ઈ' પ્રત્યય.] ઓછી ફુરસદ,

**કમ-બખ્ત(-ખત)** વિ. [ફા. કમ્બખ્ત્] દુર્ભાગી, કમનસીબ. (૨) (લા.) લુચ્ચું, બદમાશ

**કમ-બખ્તી(-ખતી)** સ્ત્રી. [ફા. કમ્બખ્તી] દુર્ભાગ્ય, કમનસીબી. (૨) (લા.) લુચ્ચાઈ, બદમાશી [ઓછી બુદ્ધિવાળું

**કમ-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કમ' + સં.] ઓછી બુદ્ધિ. (૨) વિ.

**કમ-બેશ** વિ. [ફા.] ઓછુંવત્તું, વધુઘટું, થોડુંઘણું

**કમ-ભાગી** વિ. [જુઓ 'કમ' + સં., પું.] કમ-નસીબ, હત-ભાગ્ય, દુર્ભાગી [કમ-નસીબ, દુર્ભાગી, હત ભાગ્ય

**કમ-ભાગ્ય** ન. [જુઓ 'કમ' + સં.] દુર્ભાગ્ય. (૨) વિ.

**કમર** સ્ત્રી. [ફા.] કેડ, કમ્મર. [**૦કસવી** (રૂ. પ્ર.) હિંમતથી કામ કરવા તૈયાર થવું, કટિબદ્ધ થવું. **૦ખોલવી** (રૂ. પ્ર.) આરામ કરવો. (૨) નોકરી છોડવી. **૦ખોલી બેસવું** (-બેસવું) (રૂ. પ્ર.) આરામથી બેસવું. **૦ઝૂકવી** (રૂ. પ્ર.) ઘડપણથી શરીરનું વાંકું વળવું. **૦ટૂટવી, ૦તૂટવી** (રૂ. પ્ર.) કેડમાં દુખાવો થવો. (૨) વિશ્વાસ કે હિંમત ખોવાં. (૩) નિરાશ થવું. (૪) દીકરો ગુમાવવો. **૦ટૂટેલ** (રૂ. પ્ર.) નામર્દ, નપુંસક. (૨) ખૂંધવાળું. **૦ઠોકવી** (રૂ. પ્ર.) વાંસો થાબડવો, હિંમત આપવી. **૦તોડવી** (રૂ. પ્ર.) ઘણી સખત મહેનત કરવી. (૨) આશાભંગ કરવું. (૩) મિત્રોને દુશ્મનના

પક્ષમાં લઈ જવા. ૦થાપવી (રૂ. પ્ર.) ટેકો આપવો. ૦નું **દૂકું,** ૦નું ઢીલું (રૂ. પ્ર.) કમજોર. (૨) કાયર. **૦નું મજબૂત** (રૂ. પ્ર.) હિંમતવાળું. **૦માં જોર** (રૂ.પ્ર.) પ્રબળ હિંમત. **૦પ-કડવી** (રૂ.પ્ર.) ટેકો આપવો. (૨) કોઈની સામે હક કરતા જવું, દાવો કરવો. ૦બાંધવી (રૂ.પ્ર.) મુશ્કેલ કામ કરવા તત્પર થવું. **૦બેસવી** (-બૅસવી) (રૂ. પ્ર.) આશાભંગ થવું. **૦ભાંગવી** (રૂ. પ્ર.) હિંમત હારવી. (૨) સામાને ભારે નુકસાન કરવું. **૦ભાંગી જવી** (રૂ. પ્ર.) હિંમત હારવી. (૨) આશા-ભંગ થવું. **૦મજબૂત કરવી** (રૂ. પ્ર.) ખર્ચવાળું કામ માથે લેવું. **૦મારવી** (રૂ. પ્ર.) લશ્કરના મુખ્ય ભાગ ઉપર હુમલો કરવો. **રહી જવી** (-રૈઃઈ-) (રૂ. પ્ર.) લાંબા સમય ઊભા રહેવાથી કેડનું ટટ્ટાર થઈ વાંકું ન વળાય એવું થવું. **૦લચકવી** (રૂ.પ્ર.) વાંસો વાંકો વળી જવો. **૦લાગવી** (રૂ. પ્ર.) પથારીમાં લાંબો સમય પડી રહેવાથી કંટાળો આવવો. (૨) ઘોડાની પીઠ ઉપર ચાંદું પડવું. **૦સીધી કરવી** (રૂ. પ્ર.) આરામ લેવો. **૦હલાવવી** (રૂ. પ્ર.) કોશિશ કરવી. (૨) સંભોગ કરવો]

**કમર-કશ** વિ. [ફા.] કમર બાંધી શૂરાતન બતાવનારું. (૨) કટિબદ્ધ

**કમર-કશી** સ્ત્રી. [ફા. કમર્કશી] (લા.) લડાઈ, યુદ્ધ

**કમર-કોઠો** પું. [+ જુઓ 'કોઠો.'] દીવાલની બહાર આવતો ભારોટિયાંનો ભાગ

**કમરક(-ખ)** ન. એક ખાટું ફળ

**કમરખાણી** સ્ત્રી. એક ઝાડ

**કમરખી** સ્ત્રી., -ખો પું- [જુઓ 'કમરખ' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કમરખનું ઝાડ [(વ્યાયામ.)

**કમર-ખોગ** પું. [જુઓ 'કમર' દ્વારા.] કુસ્તીનો એક દાવ.

**કમર-ખોડો** પું. [જુઓ 'કમર' + 'ખોડવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] (લા.) કુસ્તીનો એક દાવ (વ્યાયામ.) [અનિચ્છા

**ક-મરજી** સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'મરજી.'] મરજી ઓછી હોવી,

**કમર-થેલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કમર' + 'થેલી.'] કમરે બાંધી શકાય તેવી થેલી [(વ્યાયામ.)

**કમર-દસ્ત** સ્ત્રી. [ફા. ] દો-અંગ લકડીની એક કસરત.

**કમર-દાર** વિ. [ફા.] નોકર

**કમર-પટી, -ટ્ટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કમર' + 'પટી,-ટ્ટી.'] કમરે અથવા કોઈ પણ ચીજના મધ્ય ભાગમાં બાંધવામાં આવતી પટ્ટી, સાટ. (૨) કોઈ પણ ચીજનો વચલો અને લાંબો ચાચર-વટો

**કમર-પટો, -ટ્ટો** પું. [જુઓ 'કમર' + 'પટો,-ટ્ટો.'] કેડ ઉપર બાંધવાનો કોઈ પણ પ્રકારનો પટ્ટો. (૨) કોઈ પણ ગોળ કે લંબગોળની વચ્ચેનો પટ્ટો જેવો ભાગ

**કમર-પૂર** વિ. [જુઓ 'કમર' + 'પૂરવું.'] કમર સુધી પહોંચે તેટલું, કમર-બૂડ (મોટે ભાગે પાણી)

**કમર-ફેર** સ્ત્રી. [જુઓ 'કમર' + 'ફરવું.'] દો-અંગ લકડીની એક કસરત, લેજીમની કસરતનો એક ભેદ. (વ્યાયામ.)

**કમર-બંદ** (-બન્દ) પું. [ફા.] કમર-પટો. (૨) કુસ્તીનો એક પેચ. (વ્યાયામ.)

**કમર-બંદી** (-બન્દી) સ્ત્રી. [ફા.] (લા.) લશ્કરી એક-સરખો ગણવેશ. (૨) લડાઈની તૈયારી

**કમર-બંધ** (-બન્ધ) પું. [જુઓ 'કમર-બંદ'.] કમર-બંદ, કમર-પટ્ટો

**કમર-બૂડ** વિ. [જુઓ 'કમર' + 'બૂડવું'.] કમર બૂડે તેટલું, કે સુધીનું, કમર-પૂર (મોટે ભાગે પાણી)

**કમર-વા** પું. [જુઓ 'કમર + 'વા.[૨]'] કેડમાં થતો વાયુનો રોગ, ટચકિયું

**કમર-વાલ** ન. અસલી કાપડની એક જાત

**કમર-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એક જાતનો વેલો, દાળિયા-વેલ

**કમર-સાર(-લ)** ન. [મરા.] સ્ત્રીઓની કેડ આસપાસ પહેર-વાનું એક જાતનું ઘરેણું

**કમરિયું** ન. મોર, માંજર. (૨) કૂણાં પાન ડાંડલી વગેરે. 'કમરિયાં' (બ. વ.) [સંબંધી

**કમરી** સ્ત્રી. [ફા.] ટૂંકું બદન. (૨) વિ. કેડને લગતું, કેડ-

**કમરીક** ન. [અં. કૅમ્બ્રિક્] એક જાતનું કાપડ

**કમરી-સાલ** સ્ત્રી. [અર.] ચાંદ્ર વર્ષ

**કમરો** પું. [હિં.] ઓરડો, ખંડ, 'હૉલ'

**કમલ(-ળ)** ન. [સં.] મીઠા પાણીમાં થતા સુંદર ફૂલ-વેલાનું સુગંધ વિનાનું ફૂલ. (૨) ગર્ભાશયનું મુખ, કમળ-ફૂલ. (૩) સ્ત્રીકેસરનો અગ્રભાગ, 'સ્ટિગ્મા' (પ. વિ.)

**કમલ(-ળ)-કંદ** (-કન્દ) પું. [સં.] કમળના વેલાની ગાંઠ

**કમલ(-ળ)-કાકડી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'કાકડી.'] કમળનું બી, ચબડી

**કમલ(-ળ)-કીટ** પું. [સં.] કમળના રંગનો એક કીડો

**કમલ(-ળ)-કેસર** ન. [સં.] કમળના ફૂલના પરાગ-તંતુ

**કમલ(-ળ)-કોમલ(-ળ)** વિ. [સં.] કમળના જેવું કૂણું

**કમલ(-ળ)-કોશ(-ષ)** પું. પું. [સં.] કમળના ફૂલનો ડોડો

**કમલ(-ળ)-ખંડ** (-ખણ્ડ) પું. [સં.] કમળ થતાં હોય તેવો ભૂ-ભાગ

**કમલ(-ળ)-ગર્ભ** પું. [સં.] કમળના ડોડાનો અંદરનો ભાગ

**કમલ(-ળ)-ગ્રીવા** સ્ત્રી. [સં.] સ્ત્રીના ગર્ભાશયના મુખ અને માર્ગને જોડનારી નળી, ગર્ભાશય-ગ્રીવા, 'સર્વિક્સ'

**કમલ(-ળ)-જન્મા** પું. [સં.] (પૌરાણિક રીતે કમળમાંથી બ્રહ્માની ઉત્પત્તિ ગણાતી હોઈ) બ્રહ્મા

**કમલ-જા** સ્ત્રી. [સં.] પૌરાણિક રીતે કમળમાંથી ઉત્પત્તિ ગણાતી હોઈ) લક્ષ્મી દેવી

**કમલ(-ળ)-જાળ** સ્ત્રી. [+ સં. जाल ન.] કમળનો સમૂહ

**કમલ(-ળ)-તનયા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કમલ-જા.'

**કમલ(-ળ)-તંતુ** (-તન્તુ) પું. [સં.] કમળની ડાંખળીનો રેસો, મૃણાલ-તંતુ

**કમલ(-ળ)-દલ(-ળ)** ન. [સં.] કમળના ફૂલની પત્તી

**કમલ(-ળ)-દલ-લોચન** વિ. [સં.] કમળની પત્તી જેવી સુંદર આંખવાળું

**કમલ(-ળ)-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [સં.] કમળની ડાંખળી

**કમલ(-ળ)-ડો(-દો)ડી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ડોડી.'] કમળની એક જાતમાં થતાં નાનાં ચપટાં ફળવાળી ડોડી

**કમલ(-ળ)-નયન** વિ. [સં.] કમળના જેવાં નેત્રવાળું, કમલાક્ષ

**કમલ(-ળ)-નયના** સ્ત્રી. [સં.], -ની સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કમળના જેવાં નેત્રોવાળી (સ્ત્રી)

**કમલ(-ળ)-નાભ** પું. [સં. + नाभि, બ.વ્રી.માં °नाभ] જેમની નાભિમાં કમળ હોવાની પૌરાણિક માન્યતા છે તે -ભગવાન વિષ્ણુ

**કમલ(-ળ)નાલ(-ળ)** પું. [સં.] કમળની દાંડલી

**કમલ(-ળ)-નૃત્ય** ન. [સં.] ચિત્રનૃત્યનો એક પ્રકાર

**કમલ(-ળ)-નેત્ર** વિ. [સં.] જુઓ 'કમલ-નયન.'

**કમલ(-ળ)-પત્ર** ન. [સં.] કમળના વેલાનું પાંદડું. (૨) કમલ-દળ, કમળની પાંખડી

**કમલપત્રાક્ષ** વિ. [+ સં. अक्षि નું બ.વ્રી.માં °अक्ष] કમળના દળ જેવી સુંદર આંખવાળું

**કમલ-પરુ** સ્ત્રી. રાતી જુવાર, રાતડિયા જુવારની જાત

**કમલ(-ળ)-પુષ્પ** ન. [સં.] કમળનું ફૂલ

**કમલ(ળ)-પૂજા** સ્ત્રી. [સં.] ઇષ્ટદેવને પ્રસન્ન કરવા માનવામાં આવતી ભક્તની પોતાને હાથે પોતાનું માથું કાપી ઇષ્ટદેવને ધરવાની ગણાતી એક ધાર્મિક ક્રિયા

**કમલ(-ળ)-પ્રબંધ** (-બન્ધ) પું. [સં.] કમળના આકારમાં શ્લોક કે કડીના અક્ષર ચોક્કસ રીતે ગોઠવવામાં આવે તેવું ચિત્રકાવ્ય, કમલ-બંધ. (કાવ્ય.)

**કમલ(-ળ)-ફૂલ** ન. [+ જુઓ 'ફૂલ.'] કમળનુ ફૂલ. (૨) ગર્ભાશયનું મુખ

**કમલ(-ળ)-બંધ** (-બન્ધ) પું. [સં.] જુઓ 'કમલ-પ્રબંધ.'

**કમલ(-ળ)-બંધુ** (-બન્ધુ) [સં.] (સૂર્ય ઊગતાં સૂર્યમુખી કમળ ખીલતાં હોઈ) સૂર્ય

**કમલ(-ળ)-બીજ** ન. [સં.] જુઓ 'કમલ-કાકડી.'

**કમલ(-ળ)-ભૂ, -ભવ** પું. [સં.] જુઓ 'કમલ-જન્મા.'

**કમલ(-ળ)ભૂ-કન્યા, કમલ(-ળ)ભૂ-તનયા, કમલ(-ળ)ભૂ--સુતા** સ્ત્રી. [સં.] બ્રહ્માની પુત્રી—સરસ્વતી દેવી, શારદાદેવી

**કમલ(-ળ)-મુખ** ન. [સં.] ગર્ભાશયનું મુખ—મોઢું. (૨) વિ. કમળના જેવા સુંદર મુખવાળું

**કમલ(-ળ)-મુખી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] કમળના જેવા સુંદર મુખ-[વાળી (સ્ત્રી)

**કમલ(-ળ)-મુદ્રા** સ્ત્રી. [સં.] બેઉ હથેળીઓનાં આંગળાંને મેળવી કરાતી કમળના ઘાટની આકૃતિ

**કમલ(-ળ)-મૂલ(-ળ)** ન. [સં.] કમળના વેલાનું મૂળિયું

**કમલ(-ળ)-યોનિ** પું. [સં.] જુઓ 'કમલ-જન્મા.'

**કમલ(-ળ)-લોચન** વિ. [સં.] જુઓ 'કમલ-નયન.'

**કમલ(-ળ)-લોચના** સ્ત્રી. [સં.], **-ની** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કમળના જેવી સુંદર આંખવાળી (સ્ત્રી)

**કમલ(-ળ)-વદન** વિ. [સં.] જુઓ 'કમલ-મુખ.'

**કમલ(-ળ)-વદના** સ્ત્રી. [સં.], **-ની** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કમલમુખી (સ્ત્રી)

**કમલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] લક્ષ્મીદેવી. (સંજ્ઞા.)

**કમલા(-ળા) એકાદશી** સ્ત્રી. [સં.] અધિક કે પુરુષોત્તમ માસમાં આવતી બંને અગિયારસ. (સંજ્ઞા.)

**કમલાકર** પું. [સં. कमल + आ-कर] કમળોની ખાણરૂપ—સરોવર

**કમલા(-ળા)-કંથ** (-કન્થ) પું. [+ જુઓ 'કંથ.'] જુઓ ['કમલા-કાંત.'

**કમલા(-ળા)કાર** પું. [સં. कमल + आ-कार] કમળનો ઘાટ. (૨) વિ. કમળના જેવા ઘાટનું

**કમલા(-ળા)-કાંત** (-કાન્ત) પું. [સં.] લક્ષ્મીના પતિ ભગવાન વિષ્ણુ, કમલા-કંથ

**કમલા(-ળા)કૃતિ** સ્ત્રી. [સં. कमल+आ-कृति] જુઓ 'કમલાકાર.' (૨) વિ. જુઓ 'કમલાકાર.'

**કમલાક્ષ** વિ. [સં. कमला-अक्षि, બ. વ્રી. માં °अक्ष] કમળ જેવાં સુંદર નેત્રવાળું

**કમલાક્ષી** સ્ત્રી. [સં.] કમળના જેવી સુંદર આંખવાળી (સ્ત્રી), [કમલનયના

**કમલા(-ળા)-નાથ, કમલા(-ળા)-પતિ** પું. [સં.] જુઓ 'કમલા-કાંત.'

**કમલા-લીંબુ** ન. ખરબચડી છાલવાળું ને રંગવાના કામમાં [વપરાતું એક ઘણું ખાટું મોટું લીંબુ

**કમલા(-ળા)-વર** પું. [સં.] જુઓ 'કમલા-કાંત.'

**કમલાસન** વિ., પું. [સં. कमल + आसन] જેમનું આસન કમળ છે તેવા—બ્રહ્મા

**કમલાસની** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] અંબિકાદેવી

**કમલા-હોળી** (-હૉળી) સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'હોળી.'] (લા.) હોળીનો આગલો દિવસ, ફાગણ સુદિ ચૌદસ. (સંજ્ઞા.)

**કમલિની** સ્ત્રી. [સં.] કમળનો વેલો. (૨) જેમાં કમળોના વેલા છે તેવી-તળાવડી

**કમલેક્ષણ** વિ. [સં. कमल + ईक्षण] જુઓ 'કમલ-નયન.'

**કમલેક્ષણા** [સં. कमल+ईक्षण + સં. 'आ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કમળના જેવી સુંદર આંખવાળી (સ્ત્રી)

**કમલેશ** પું. [સં. कमल+ईश] જુઓ 'કમલા-કાંત.'

**કમલોદ્ભવ** પું. [સં. कमल+उद्भव] જુઓ 'કમલ-જન્મા.'

**કમવવું** સ. ક્રિ. [સં. कर्म > પ્રા. कम्म,- ના. ધા.] ચામડું સારું અને સુંવાળું થાય એવી પ્રક્રિયા કરવી, કમાવવું, (ચામડું) કેળવવું

**કમ-શક્તિ** વિ. [જુઓ 'કમ' + સં.] સ્ત્રી. ઓછી શક્તિ, નબળાઈ (૨) ઓછી શક્તિવાળું, નિર્બળ, નબળું, કમજોર

**કમ-સમઝ(-જ)** (-ઝ્ય,-જ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કમ' + સમઝ.'] ઓછી સમઝ, ઓછી બુદ્ધિ-શક્તિ, અલ્પજ્ઞ-તા. (૨) મૂર્ખતા. (૩) વિ. ઓછી સમઝવાળું, અલ્પ-મતિ. (૪) નાદાન, મૂર્ખ

**કમળ** જુઓ 'કમલ.'

**કમળ-કંદ** (-કન્દ) જુઓ 'કમલ-કંદ.'

**કમળ-કાકડી** જુઓ 'કમલ-કાકડી.'

**કમળ-કીટ** જુઓ 'કમલ-કીટ.'

**કમળ-કેસર** જુઓ 'કમલ-કેસર.'

**કમળ-કોમલ(-ળ)** જુઓ 'કમલ-કોમલ.'

**કમળ-કોશ(-ષ)** જુઓ 'કમલ-કોશ.'

**કમળ-ખંડ** (-ખણ્ડ) જુઓ 'કમલ-ખંડ.'

**કમળ-ગર્ભ** જુઓ 'કમલ-ગર્ભ.'

**કમળ-ગ્રીવા** જુઓ 'કમલ-ગ્રીવા.'

**કમળ-જન્મા** જુઓ 'કમલ-જન્મા.'

**કમળ-જાળ** જુઓ 'કમલ-જાળ.'

**કમળ-તનયા** જુઓ 'કમલ-તનયા.'

**કમળ-તંતુ** (-તન્તુ) જુઓ 'કમલ-તંતુ.'

**કમળ-દલ(-ળ)** જુઓ 'કમલ-દલ.'

**કમળ-દંડ** (-દણ્ડ) જુઓ 'કમલ-દંડ.'

**કમળદળ-લોચન** જુઓ 'કમલદલ-લોચન.'

**કમળ-ડો(-દો)ડી** જુઓ 'કમલ-ડોડી.'
**કમળ-નયન** જુઓ 'કમલ-નયન.'
**કમળ-નયના, -ની** જુઓ 'કમલ-નયના, -ની.'
**કમળ-નાભ** જુઓ 'કમલ-નાભ.'
**કમળ-નાલ(-ળ)** જુઓ 'કમલ-નાલ.'
**કમળ-નૃત્ય** જુઓ 'કમલ-નૃત્ય.'
**કમળ-નેત્ર** જુઓ 'કમલ-નેત્ર.'
**કમલ-પત્ર** જુઓ 'કમલ-પત્ર.'
**કમળ-પુષ્પ** જુઓ 'કમલ-પુષ્પ.'
**કમળ-પૂજા** જુઓ 'કમલ-પૂજા.'
**કમળ-પ્રબંધ (-બન્ધ)** જુઓ 'કમલ-પ્રબંધ.'
**કમળ-ફૂલ** જુઓ 'કમલ-ફૂલ.'
**કમળ-બંધ (-બન્ધ)** જુઓ 'કમલ-બંધ.'
**કમળ-બંધુ (-બન્ધુ)** જુઓ 'કમલ-બંધુ.'
**કમળ-બીજ** જુઓ 'કમલ-બીજ.'
**કમળ-ભૂ, -ભવ** જુઓ 'કમલ-ભૂ,-ભવ.'
**કમળભૂ-કન્યા** જુઓ 'કમલભૂ-કન્યા.'
**કમળભૂ-તનયા** જુઓ 'કમલભૂ-તનયા.'
**કમળભૂ-સુતા** જુઓ 'કમલભૂ-સુતા.'
**કમળ-મુખ** જુઓ 'કમલ-મુખ.'
**કમળ-મુખી** જુઓ 'કમલ-મુખી.'
**કમળ-મુદ્રા** જુઓ 'કમલ-મુદ્રા.'
**કમળ-મૂલ(-ળ)** જુઓ 'કમલ-મૂલ.'
**કમળ-યોનિ** જુઓ 'કમલ-યોનિ.'
**કમળ-લોચન** જુઓ 'કમલ-લોચન.'
**કમળ-લોચના,-ની** જુઓ 'કમલ-લોચના,-ની.'
**કમળ-વદન** જુઓ 'કમલ-વદન.'
**કમળ-વદના,-ની** જુઓ 'કમલ-વદના,-ની'.'
**કમળા** જુઓ 'કમલા.'
**કમળા એકાદશી** જુઓ 'કમલા-એકાદશી.'
**કમળા-કંથ (-કન્થ)** જુઓ 'કમલા-કંથ.'
**કમળાકર** જુઓ 'કમલાકર.'
**કમળા-કાંત (-કાન્ત)** જુઓ 'કમલા-કાંત.'
**કમળાકૃતિ** જુઓ 'કમલાકૃતિ.'
**કમળા-નાથ** જુઓ 'કમલા-નાથ.'
**કમળા-પતિ** જુઓ 'કમલા-પતિ.'
**કમળા-વર** જુઓ 'કમલા-વર.'
**કમળી** સ્ત્રી. [સં. कामलकी > પ્રા. कामलई; જુઓ 'કમળો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કમળાના દર્દનો એક જલદ પ્રકાર (-'કમળો સાધ્ય ગણાય છે, 'કમળી' દુઃસાધ્ય ગણાય છે, એટલો બેઉ વચ્ચે ભેદ)
**કમળો** પું. [સં. कामलक- > પ્રા. कामलअ-] પિત્ત આંતરડાંમાં નહિ જતાં પાછું લોહીમાં દાખલ થતાં થતો રોગ, પીળિયો. (૨) (લા.) વિકૃત નજર, દગા-ભરેલી નજર. (૩) અદેખાઈ, ઈર્ષ્યા. [**આંખમાં કમળો** (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'કમળો(૨)(૩)']
**કમંઠ** (કમણ્ઠ) પું. ઝરાનો એક ભાગ
**કમંડલ(-ળ)** ન. [સં. कमण्डलु પું. ન.], **-લુ** (કમણ્ડલુ) ન. [સં., પું., ન.] ડમરુ-ઘાટના નાના તુંબડાનું કે ધાતુના પતરાનું સંન્યાસીઓ વગેરે રાખે છે તેવું પાણીનું સાધન. (૨) પ્રવાહી રસોઈ પીરસવાનું અર્ધવર્તુલાકારે ઉપરથી પકડવાના સાધનવાળું વાસણ
**કમંડળ** (કમણ્ડળ) જુઓ 'કમંડલ.'
**કમંઢ** (કમણ્ઢ) પું. નદીના નજીકના પ્રદેશમાંથી ઝરણું નીકળી નદીને મળે તે વેણ, વાંધું, વાયું. (૨) વોકળો
**કમાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કમાવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] વેપાર-રોજગાર કે મજૂરી યા ગમે તે પ્રામાણિક વૃત્તિથી મેળવેલું નાણું, કમાયેલું ધન, કમાણી
**કમાઈ-વેરો** પું. [જુઓ 'કમાઈ' + વેરો.'] કમાણી ઉપરનો સરકારી કર, આવક-વેરો, આયપત-કર, 'ઇન્કમ-ટેક્સ'
**કમાઉ** વિ. [જુઓ 'કમાવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] ધંધો-રોજગાર કે કોઈ પણ પ્રકારની પ્રવૃત્તિ કરી કમાઈ લાવનાર,-રળી લાવનાર. [**૦ધન**(રૂ. પ્ર.) રળી લાવનારો દીકરો કે દીકરી]
**કમાચણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. છિનાળ, વેશ્યા. (૨) ગણિકા
**કમાડ** ન. [સં. कपाट > પ્રા. कवाड પું., ન.] દરવાજાનું તે તે બારણું. [**૦દેવું, ૦વાસવું** (રૂ. પ્ર.) બારણાં બંધ કરવાં. **૦ ભાંગવાં** (રૂ. પ્ર.) ઉઘરાણી માટે તકાદો કરવો]
**કમાડ-વાસિયું** ન. [+જુઓ 'વાસવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] બારસાખ સાથે લાકડાના પાટિયાના સાંધાવાળું જડવામાં આવતું ચોકઠું [નાનું બારણું
**કમાડિયું** ન. [+ ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનું કમાડ,
**કમાડું** ન. [+ ગુ 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) ક્યારામાં પાણી આવવા કે આવતું બધ કરવા માટે નીકમાં કરાતી કે તોડાતી નાની પાળ. (૨) ક્યારામાં પાણી પાવાનું કામ. [**૦ કરવું** (રૂ. પ્ર.) ક્યારામાં વારા ફરતી પાણી વાળવું]
**કમાડિયો** પું. કુવાડિયાનો છોડ
**કમાણ** ન. પગ કળી જાય એવી પોચી જમીન
**ક-માણસ** ન. [સં. कु-मानुष > પ્રા. कु-माणुस પું.] ખરાબ માણસ, અવગુણ ભરેલું માણસ ['કમાઈ.'
**કમાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કમાવું' + ગુ. 'આણી' કૃ. પ્ર.] જુઓ
**કમાતલ** વિ. [જુઓ 'કમાવું' દ્વારા 'કમાતું' વર્ત. કૃ. નો વિકાસ] કમાતું, રળી આવતું, કમાઉ
**કમાદી** સ્ત્રી. તૂંબડી. (૨) લાકડી
**કમાન** સ્ત્રી. [ફા.] ધનુષ, કામઠું. (૩) (લા.) કોઈ પણ અર્ધવર્તુલ આકાર (ખાસ કરી મકાન દરવાજા વગેરેમાં મથાળે કરવામાં આવતો), મહેરાબ, તાક, તોરણ, 'આર્ક.' (૩) અંગરખામાં છાતી ઉપરની અર્ધવર્તુલાકાર સિલાઈનો ભાગ. (૪) તંતુ-વાદ્યોનો ગજ. (૫) લોઢાના કોસના મોઢા ઉપર જડવામાં આવતી લોઢાની પટ્ટી. (૬) યંત્રોમાં સ્થિતિસ્થાપકતા બતાવતું પોલાદ જેવી ધાતુનું ગૂંચળું, 'સ્પ્રિંગ.' (૭) સમુદ્રમાં સ્થાન-નિશ્ચય માટે અક્ષાંશ-રેખાંશ માપતું યંત્ર. [**૦ ઉતારવી** (રૂ. પ્ર.) ધનુષની દોરી છોડી નાખવી. **૦ કાઢવી** (રૂ. પ્ર.) અર્ધવર્તુલની આકૃતિ દોરવી. **૦ખેંચવી** (-ખેંચવી), **૦ ચઢા(-ઢા)વવી, ૦તાણવી** (રૂ.પ્ર.) ધનુષને દોરી બાંધી સજ્જ કરવું. **૦ ચઢ(-ઢ)વી** (રૂ. પ્ર.)

ગુસ્સામાં હોવું. (૨) વિજયી બનવું. ૦ છટકવી (રૂ. પ્ર.) બાજી બગડવી, મામલો બગડવો. (૨) ગુસ્સો આવવો. ૦ઢીલી પડવી (રૂ. પ્ર.) કામ તરફ બેધ્યાન બનવું. (૨) ગાંડપણ આવવું. ૦ વાળવી (રૂ. પ્ર.) શરીરને કેડથી વાળી ધનુષાકાર કરવું]

**કમાન-કશ** વિ. [ફા.] ધનુષ દ્વારા બાણ ફેંકનાર, તીરંદાજ

**કમાન-કાંટો** પું. [ + જુઓ 'કાંટો.'] (લા.) ત્રાજવું

**કમાન-ગર** વિ., પું. [ફા.] કામઠાં-ધનુષ બનાવનાર. (૨) કમાન ચણનાર. (૩) (લા.) હાડકાં બેસાડનાર, હાડ-વૈદ્ય

**કમાન-ગરી** સ્ત્રી. [ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કમાનગરનું કામ

**કમાન-દંડો** પું. [ + જુઓ 'દંડો.'] (લા.) એક રમત

**કમાન-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [ + સં.] દંડ-કવાયતનો એક પ્રકાર. (વ્યાયામ.)

**કમાન-દાન** ન. [ફા.] (બાણ રાખવાનો) ભાથો

**કમાન-દાર** વિ. [ફા.] ધનુષથી સજ્જ થયેલું. (૨) કમાનવાળું, મહેરાબવાળું, તાકવાળું. (૩) અર્ધગોળાકાર, 'ઑલ્કોવ'

**કમાની** વિ. [ફા.] ધનુષાકાર. (૨) વાંકું

**કમાન્ડન્ટ** (કમાણ્ડણ્ટ) પું. [અં.] લશ્કરનો એક હોદ્દો ધરાવનાર અમલદાર

**કમાન્ડન્ટ-જનરલ** (કમાણ્ડણ્ટ-) પું. [અં.] લશ્કરનો એક ઉચ્ચ હોદ્દો ધરાવનાર અમલદાર

**કમાન્ડર** (કમાણ્ડર) પું. [અં.] લશ્કરનો એક ઉચ્ચ પ્રકારનો હોદ્દો ધરાવનાર અમલદાર, સેનાપતિ

**કમાન્ડર-ઇન-ચીફ** (કમાણ્ડર-) પું. [અં.] મુખ્ય-સેનાપતિ, સર-સેનાપતિ, સેનાધ્યક્ષ [ઉપરની કક્ષાનો અમલદાર

**કમાન્ડિંગ-ઑફિસર** (કમાણ્ડિઙ્ગ્-) પું. [અં.] લશ્કરનો એક

**કુ-માયા** સ્ત્રી. [સં. कु-माया] અવિદ્યામૂલક માયા

**કમાયો** પું. એ નામનું એક વાજિંત્ર

**કુ-મારગ** પું. [સં. कु-मार्ग, અર્વા. તદ્ભવ] જુઓ 'કુ-માર્ગ.'

**કમાલ** ક્રિ. વિ. [અર., સંપૂર્ણતા] સંપૂર્ણ, ભરપૂર. (૨) (લા.) વાહ વાહ ભરેલું, નવાઈ ઉપજાવે એમ. [૦કરવી (રૂ.પ્ર.) ઉત્તમ કે આશ્ચર્ય ઉપજાવે એ રીતે કાંઈ કરવું]

**કમાલિ(-ળિ)યો** પું. બહુચરાજીની માનતામાં મુકાયેલો પાવૈયાઓ સાથે ફરતો છોકરો. (૨) બહુચરાજી માતાને પોતાનું જીવન અર્પી સ્ત્રીનો પોશાક પહેરી ફરનાર વ્યંઢળ. (૩) ષંઢ, નપુંસક, વ્યંઢળ (સર્વ-સામાન્ય). (૪) બહુચરાજી માતાનો પૂજારી

**કમાવણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કમાવવું' + ગુ. 'અણી' કૃ.પ્ર.] ચામડા વગેરેને કમાવવાની ક્રિયા

**કુ-માવતર** ન., બ.વ. [સં. कु + જુઓ 'માવતર.'] સંતાનનું ભૂંડું કરે તેવાં માતા-પિતા, નઠારાં મા-બાપ

**કમાવવું** જુઓ 'કમાવું'. (૨) સ. ક્રિ. ચામડું કેળવવું, કમવવું

**કમાવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'કામ,[૨]' ના.ધા.] કામ કરી પૈસો મેળવવો, કામવું, રળવું (ભૂ. કૃ.માં કર્તરિ પ્રયોગ). **કમાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [પ્રકારની જીવાત, કાંસિયાં

**કમાશિ(-સિ)યાં** ન. બ. વ. મોલને નુકસાન કરનારી એક

**કમાળિયો** જુઓ 'કમાલિયો.'

**કમાંડંટ** (કમાણ્ડણ્ટ-) જુઓ 'કમાન્ડન્ટ'.

**કમાંડંટ-જનરલ** (કમાણ્ડણ્ટ-) જુઓ 'કમાન્ડન્ટ-જનરલ.'

**કમાંડર** (કમાણ્ડર) જુઓ 'કમાન્ડર.'

**કમાંડર-ઇન-ચીફ** (કમાણ્ડર-) જુઓ 'કમાન્ડર-ઇન-ચીફ.'

**કમાંડિંગ-ઑફિસર** (કમાણ્ડિઙ્ગ્-) જુઓ 'કમાન્ડિંગ-ઑફિસર.'

**કમિટ** ન. [અં.] કરવું એ, ક્રિયા. [૦કરવું (રૂ. પ્ર.) બીજા ન્યાયાધીશ તરફ ઇન્સાફ માટે મોકલવું]

**કમિટી** સ્ત્રી. [અં.] વહીવટનાં કામોની સુવિધા માટે થોડા થોડા સભ્યોની બનાવેલી મંડળી, સમિતિ

**કમિશન** ન. [અં.] માલ ખરીદતાં કે ખપાવી આપતાં મળતું વળતર. (૨) હકસાઈ, આડત, દલાલી. (૩) કોઈ અગત્યના કામ કે પ્રશ્નની તપાસ કરવાને નિમાયેલી અધિકૃત મંડળી, તપાસ-પંચ. (૪) અદાલતમાં ન આવી શકે તેવા માણસની જુબાની લેવા માટે અદાલત તરફથી અપાયેલી સત્તા ધરાવનાર વ્યક્તિ

**કમિશન-એજન્ટ, કમિશન-એજંટ** (-એજણ્ટ) વિ. [અં.] દલાલી લઈને વેપારીઓને એકબીજાના સોદા કરાવી આપનાર પ્રતિનિધિ, દલાલ

**કમિશનર** વિ., પું. [અં.] એકથી વધુ જિલ્લાઓ ઉપર દેખરેખ રાખનાર સરકારી અમલદાર. (૨) કોઈ પણ એક સરકારી વિશિષ્ટ ખાતાનો ઉપરી અધિકારી.-એઉ 'કમિશ્નર'

**કમિશન્ડ, કમિશંડ** (કમિશણ્ડ) વિ. [અં.] જેને અધિકાર આપવામાં આવ્યો છે તેવું, નિયુક્ત, નિમાયેલું

**કમિશ્નર** જુઓ 'કમિશનર.'

**કમી** સ્ત્રી. [ફા.] ઊણપ, ઓછપ, ખામી, અપૂર્ણતા, ન્યૂનતા. (૨) ક્રિ. વિ. કમ, ઓછું. (૩) બાદ. (૪) રદ. [૦કરવું (રૂ. પ્ર.) નોકરીમાંથી દૂર કરવું]

**કમી-જાસ્તી** ક્રિ. વિ. [ + જુઓ 'જાસ્તી.'] ઓછુંવત્તું, વધુઘટું

**કમીન** વિ. [ ફા. કમીનહ્ ] હલકું, હલકટ, નીચ સ્વભાવનું

**કમીના** સ્ત્રી. [ફા. 'કમી'નો ગુ. ખોટો પ્રયોગ] ઊણપ, કમી, ખામી

**કમીનું** વિ. [ ફા. કમીનહ્ ] જુઓ 'કમીન.'

**કુ-મુ(-મૂ)રત** ન. [સં. कु-मुहूर्त + જુઓ 'મુ(-મૂ)રત.'] ખરાબ મુહૂર્ત, ખરાબ વેળા, અશુભ કે અમંગળ સમય. (જ્યો.)

**કુ-મુ(-મૂ)રતાં** ન., બ. વ. [ + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] મંગળ કાર્ય ન કરી શકાય તેવા દિવસો કે દિવસોનો એ સમય

**કુ-મૂલ** ન. [ સં. कु + જુઓ 'મૂલ.[૨]' ] કિંમત ન લેવામાં આવી હોય એવી સ્થિતિ

**કુ-મૂળ** વિ. [ સં. कु-मूल ] (લા.) કુળને એબ લગાડે તેવું. (૨) હલકું, નીચ, અધમ, નઠારું [અધૂરું

**કમું** વિ. [ જુઓ 'કમ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઓછું, ઊણું,

**કમોડ** ન. [ અં. ] ઝાડે બેસવાની પેટી, પાયાવાળું મળપાત્ર

**કમોડી** સ્ત્રી. ઢોરનાં શિંગડાંમાં થતો એક રોગ

**કુ-મોત** ન. [સં. कु + જુઓ 'મોત.'] અકાળ મૃત્યુ, અ-કસ્માતથી થતું મોત, અ-સ્વાભાવિક મોત

**કુ-મોતિયું, કુ-મોતું** વિ. [ + ગુ. 'ઇયું'–'ઉં' ત. પ્ર.] જેનું કમોત થયું છે તેવું. (૨) (લા.) સાહસિક

**કમોદ** (-ધ) સ્ત્રી. ચોખાની એક જાત [૦આપવી (રૂ. પ્ર.) માર આપવો. ૦ ઝીલવી (રૂ. પ્ર.) માર ખાવો]

**કમોદડો** પું. [+ ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] કમોદથી ઊતરતી જાતની ચોખાની એક જાત

**કમોદિયા** વિ., સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] કમોદ ઉગાડી શકાય તેવી ખેતરાઉ જમીન

**કમોદિયું** વિ. [જુઓ 'કમોદિયા.'] કમોદ ઉગાડી શકાય તેવું (ખેતર). (૨) (લા.) સુગંધીદાર

**કમોદિયો** પું. [જુઓ 'કમોદિયું.'] (લા.) એ નામનો એક કંદ. (૨) સાગઠીનું લાકડું. [૦રતાળુ (રૂ.પ્ર.) રતાળુની એક જાત]

**કમોરી** સ્ત્રી. ઈંઢોણી

**કમોવું** સ. ક્રિ. લોટને મોણ દેવું, કરમો આપવો, મોવું

**કુ-મોસમ** સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'મોસમ.'] તે તે ઋતુ સિવાયનો સમય, કુ-ઋતુ [કુ-ઋતુનું

**કમોસમી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] તે તે ઋતુ બહારનું,

**કમ્પાર્ટમેન્ટ** (-મેણ્ટ) ન. [અં.] આગગાડીના ડબાનું ખાનું

**કમ્મર** જુઓ 'કમર.'

**કમ્મર-પૂર** જુઓ 'કમર-પૂર.'

**કમ્મર-બૂડ** જુઓ 'કમર-બૂડ.'

**કયું** સર્વ., વિ. [સં किम् ના વિકાસમાં જૂ. ગુ. 'કિયઉ'] એકથી વધારે વ્યક્તિ પદાર્થ વગેરેમાં પ્રશ્નાર્થે અમુક એક (સ્ત્રી.માં 'કઈ')

**કયું-નું** ક્રિ.વિ. [ગ્રા., જુઓ 'કયેં-નું'] ક્યારનું, ઘણા સમયથી

**કય** (કયેં) ક્રિ. વિ [સૌ.] ક્યારે? [અનુગ] ક્યારનું

**કયેં-નું** (કયેંનું) ક્રિ. વિ. [+ ગુ. 'નું' છ. વિ.ના અર્થનો

**કર** પું. [સં.] બાહુ, હસ્ત, હાથ. (૨) હાથીની સૂંઢ. (૩) કિરણ. (૪) વેરો, લાગો, લેતરી, 'ડ્યૂટી,' 'ટૅક્સ,' લેવી.' (૫) કરિયાવર. (૬) દાપું, દક્ષિણા. [૦**ઘાલવો**, ૦**ઠોકવો**, ૦**ના(-નાં)ખવો**, ૦**બેસાડવો** (-બેસાડવો) (રૂ.પ્ર.) વેરો લાગુ કરવો. ૦**ભરવો** (રૂ.પ્ર.) વેરાની રકમ આપવી. ૦**લેવો** (રૂ.પ્ર. વેરાની રકમ વસૂલ કરવી]

**કર-અધિકારી** વિ. [સં. સંધિ વિના, પું.] કર વસૂલ કરનારા તંત્રનો અમલદાર, 'ટૅક્સ-ઑફિસર'

**કર-આકારણીદાર** વિ. [+જુઓ 'આકારણી' + ફા. પ્રત્યય.] કેટલો કર ભરવો એની ગણતરી કરી નક્કી કરી આપનાર અમલદાર, 'ટૅક્સ-એસેસર'

**કર-કલેક્ટર** વિ. [સં. + અં.] કર વસૂલ કરનાર અધિકારી

**કરક-ચતુર્થી** સ્ત્રી. [સં.] આસો વદિ ચોથ. (સંજ્ઞા.)

**કરક-ચતુર્થી-વ્રત** ન. [સં.] આસો વદિ ચોથનું કરવામાં આવતું વ્રત. (સંજ્ઞા.)

**કરકથો** પું. એક વનસ્પતિ, કાચકો

**કરકટિયો** પું. [જુઓ 'કરકટી' + ગુ, 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) બખ્તર પહેર્યું છે તેવો યોદ્ધો

**કરક(-ગ)ટ(-ડ)ડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કરક(-ગ)ટી(-ઠી)' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.], **કરક(-ગ)ટી(-ઠી)** સ્ત્રી. શબ ઉઠાવવાની ઠાઠડી, નનામી

**કર-કઠોળ** ન. [જુઓ 'કઠોળ.' આરંભનો શબ્દ નિરર્થક] જુદી જુદી જાતનું કઠોળ, પરચૂરણ કઠોળ

**કરકડ(-ર)-વડી** સ્ત્રી. [રવા. + જુઓ 'વડી.'] ખારી અને તીખી ખાવામાં કડ કડ અવાજ થાય એવી વડી (રાંધેલા ચોખામાંથી બનાવેલી) [ટુકડો, કકડી, કટકી

**કરકડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કરકડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નાનો

**કરકડો** પું. કકડો, કટકો, ટુકડો [ જેવો હાથ

**કર-કમલ**(-ળ) પું. [સં., ન] હાથરૂપ કમળ, કમળના

**કર-કર** (કરચ-કરચ) સ્ત્રી. [રવા.] ઝીણી કાંકરી, કરચ. (૨) (લા.) દ્વેષ, ખાર

**કરકર-પાંચમ** (-મ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પાંચમ.'] કાર્તિક માસની અજવાળી પાંચમ. (સંજ્ઞા.) [કરવાનો ધંધો

**કર-કરવટ** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'કરવટ.'] વ્યાજ ધીરધાર

**કરકર-વડી** જુઓ 'કરકડ-વડી.'

**કરકરાવવું** સ. ક્રિ. [રવા.] કરવત વગેરેના દાંતાને તેજ કરાવવા, કાકર કાઢવા

**કરકરાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] મરઘીની પેઠે અવાજ કરવો

**કરકરિયાળું** વિ. [જુઓ 'કરકરું' + ગુ. 'ઇયું' + 'આળું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'કરકરું.'

**કર-કરિયાવર** પું., બ. વ. [સં. + જુઓ 'કરિયાવર.'] કન્યાના લગ્ન પ્રસંગે કન્યાને આપવામાં આવતો દાયજો

**કરકરિયાં**[1] ન., બ. વ. [જુઓ 'કરકર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઝીણી ઝીણી કાંકરી, કરચો

**કરકરિયાં**[2] ન., બ. વ. [જુઓ 'કરકરાવવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ખડબચડા થયેલા પદાર્થની સપાટી, ધારદાર સપાટી

**કરકરિયું** ન. [જુઓ 'કરકરિયાં.'] (લા.) ઘઉંનો લોટ તથા એની બનાવટ

**કરકરું** વિ. [સં. कर्करक-, રવા.] સપાટી ઉપર ધારદાર ખડબચડું હોય તેવું. (૨) કર્કશ, કઠોર. (૩) (લા.) આકરા સ્વભાવનું, તીવ્ર [કજિયાખોર સ્ત્રી, વઢવાડિયણ

**કરકશા** વિ., સ્ત્રી. [સં. कर्कशा, અર્વા. તદ્ભવ] (લા.)

**કર-કસર** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'કસર.'] હાથ ખેંચીને વાપરવું એ, જરૂર પૂરતો ખર્ચ કરવાનું કાર્ય, 'ઇકૉનૉમી'

**કરકસરિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કરકસર કરનારું

**કર-કસૂર** સ્ત્રી. [સં. જુઓ 'કસૂર.'] હાથથી થયેલી ભૂલ, ભૂલચૂક

**કર-કંકણ** (-કઙ્કણ) ન. [સં.] હાથના કાંડામાં પહેરેલ કડું કે ચૂડી-ચૂડલો. [૦ **ન્યાય** (રૂ. પ્ર.) હાથમાં ખોકરું ને ગામ શોધે એ પ્રકારની નીતિ કે વર્તન]

**કરકા** પું., બ. વ. [સં. करक] વરસાદના કરા

**કરકા-ચતુર્થી** સ્ત્રી. [+સં.] કાર્તિક માસની વદિ ચોથ. (સંજ્ઞા.)

**કર-કાટક** ન. ચિત્રકામ કરવામાં વપરાતી પીંછી [લકડી

**કર-કાટિયું** વિ. [+ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] (લા.) સુકાયેલ શરીરનું, સુક-

**કરકાપિલી** સ્ત્રી. થડ અને ડાળી ઉપર કાંટાવાળું એક ઝાડ

**કરકા-વૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કરકા'નું મૂળ 'કરકો' + સં.] કરાનો વરસાદ

**કરકુલો** પું. ઉકરડા કે ભીની જમીન ઉપર ઊગતો એક છોડ

**કરકું** ન. [સં. करङ्क,-હાડપિંજર] પીઠ ઉપર બહાર દેખાતું હાડકું. (૨) હાડકું

**કરકોચલી** સ્ત્રી. [રવા.] કડચલી, કડચોલી [માહીગીર

**કરકોટ** ન. એક જાતનું માછલી પકડનારું પક્ષી, પળીકોલા,

**કરકોટડી** સ્ત્રી. કંટોલાં–કંકોડાંનો વેલો
**કરકોદક** ન. એક જાતનું ઝવેરાત
**કરકોલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. ચોમાસામાં થતી એક વનસ્પતિ, કરખોલી
**કરકોલવું** સ. ક્રિ. [રવા.] અંદરથી કોલવું, કોચવું, ખોતરવું. **કરકોલાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કરકોલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**કરકોલાવવું, કરકોલાવું** જુઓ 'કરકોલવું'માં.
**કર-કોશ(-ષ)** પું. [સં.] ખોબો
**કર-કોસ(-સી)ર** જુઓ 'કર-કસર.'
**કર-કૌશલ,-લ્ય** ન. [સં.] હાથની કળા-વિષયક હોશિયારી. (૨) હાથ-ચાલાકી
**કરખ** પું. [સં. कर्ष, અર્વા. તદ્ભવ] ખેંચતાણ, ખેંચાતાણી. (૨) તાણ, ખેંચ, અછત. (૩) લા. દુઃખ, શોક
**કરખો** પું. [હિં. 'કરખા'] યુદ્ધનું ગીત, કડખો. (૨) ૩૭ માત્રાનો એક માત્રામેળ છંદ. (પિં.)
**કરખોલી** સ્ત્રી. ભેજવાળા પ્રદેશમાં ઊગતી એક વેલ, કરકોલ
**કરગટ(-ડી)ઠી, કરગટી(-ઠી)**, જુઓ 'કરકઠી.'
**કરગઠિયું** ન. બળતણ વગેરે માટે વપરાતું ફાડેલું કે ફાડ્યા વિનાનું લાકોટિયું, પાતળું નાનું ઈંધણું
**કરગઠડી, કરગઠી** જુઓ 'કરકઠી.'
**કરગડી** સ્ત્રી. ખેતીનું એક ઓજાર
**કર-ગત** વિ. [સં.] હસ્ત-ગત, હાથમાં રહેલું, પ્રાપ્ત થયેલું
**કરગર**[1] (-ર્ય) સ્ત્રી. કરકર, ઝીણી કાંકરી
**કર-ગર**[2] (-ર્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કરગરવું.'] કરગરવું એ, આજીજ, કાકલૂદી
**કરગરવું** સ. ક્રિ. [રવા.] આજીજી કરવી. (ભૂ. કૃ. નો કર્તરિ પ્રયોગ.) **કરગરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કરગરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**કરગરાટ** પું. [જુઓ 'કરગરવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] કરગરવું એ, કરગર, કાલાવાલા, કાકલૂદી, આજીજી
**કરગરાવવું, કરગરાવું** જુઓ કરગરવું'માં.
**કરગરાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. ખાડા ટેકરા જેવી ઊંચી નીચી ખરબચડી કોતરણ
**કરગરી** સ્ત્રી. પુરુષોને કાનમાં પહેરવાની એક જાતની બૂટી
**કરગરું** વિ. [જુઓ 'કરગર[1]' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઝીણી કાંકરીવાળું, કસ્તરવાળું. (૩) લા. તીવ્ર, ચંચળ
**કરગવું** સ. ક્રિ. [રવા.] કરગરવું. (ભૂ. કૃ. કર્તરિ પ્રયોગ). **કરગાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કરગાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**કરગસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. કરચ (૨) કસ્તર, કરકર, રજ. (૩) મેલ, કચરો
**કરગાવવું, કરગાવું** જુઓ 'કરગવું'માં.
**કર-ગ્રહ** પું., **-હણ** ન. [સં.] લગ્ન વખતે થતું કન્યાનું પાણિ-ગ્રહણ. (૨) વેરાની વસૂલાત
**કર-ગ્રાહક** વિ. [સં.], **કર-ગ્રાહી** વિ. [સં., પું.] કન્યાનું લગ્નમાં પાણિ-ગ્રહણ કરનાર. (૨) વેરાની વસૂલાત કરનાર
**કરઘટી** સ્ત્રી. એક જાતનું સુંદર નાનાં પાનવાળું ઝાડ
**કર-ઘર્ષણ** ન. [સં.] હથેળી સામસામી ઘસવાની ક્રિયા
**કરઘલી** સ્ત્રી. લાંબા પાનવાળું અને પુષ્કળ ગુંદર આપતું એક ઝાડ
**કરઘા** સ્ત્રી. હાથે વણવાની શાળ
**કરચ** (-ચ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] છેક નાની પાતળી ચીપ (ખાસ કરીને કાચની). (૨) હાથની આંગળીમાં પહેરવાનો સોના-રૂપાનો તે તે નાનો કરડો
**કર-ચરણ** પું., ન., બ. વ. [સં., પું.] હાથ-પગ
**કરચલા-મૂળ** ન. [જુઓ 'કરચલો' + સં. मूल] (લા.) અમેરિકામાં થતું એક જાતનું ઝાડ
**કરચલિ(-ળિ)યાળું** વિ. [જુઓ 'કરચલી' + ગુ. 'ઇયું' + 'આળું' ત. પ્ર.] કરચલીવાળું
**કરચલિયો** પું. એક જાતનું પક્ષી
**કરચલી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'કરચલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કરચલાની માદા
**કરચલી**[2](-ળી) સ્ત્રી. કરચોલી, કડચલી, કડચોલી
**કર(-ડ)ચલો** પું. [સં. करचिल्लक-] દશપદી વર્ગનું એક નાનું દરિયાઈ પ્રાણી (જે સમુદ્રકાંઠે રેતીમાં દર કરી રહે છે.)
**કરચળિયાળું** જુઓ 'કરચલિયાળું.'
**કરચળી** જુઓ 'કરચલી.[2]'
**કર-ચંગ** (-ચઙ્ગ) પું. [સં. + જુઓ 'ચંગ.'] એક જાતની ડફ, મોટી ખંજરી
**કરચા**[1] પું., બ. વ. [જુઓ 'કરચ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] હીરાની ઝીણી ઝીણી કણીઓ
**કરચા**[2] (-છા) પું., બ. વ. જાર બાજરો શેરડી વગેરે વાઢી લીધા પછી ખેતરમાં રહેતાં સોથાં, ખીપા
**કરચાવવું** જુઓ 'કરચાવું'માં. (૨) (લા.) ચીડવવું, ખીજવવું
**કરચાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ઝીણી ઝીણી કરચ-રૂપ થવું, ભૂકો થવો. **કરચાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**કરચાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'કરચ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર. ] નાનાં તૂટેલાં હાડકાં
**કરચિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'કરચ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] હીરાની ઝીણી ઝીણી લાંબી કરચો કે કણીઓ, કરચા
**કરચું** ન. [જુઓ 'કરચ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.) ખેડૂત માટે તિરસ્કારમાં વપરાતો શબ્દ
**કર-ચૂડી** સ્ત્રી., **-ડો** પું. [સં. + જુઓ 'ચૂડી'–'ડો.'] સ્ત્રીઓને હાથમાં પહેરવાની દાંતની ચૂડી
**કરચો**[2](-છો) પું. [જુઓ 'કરચા.[2]'] જુઓ 'કરચા.[2]' (૨) (લા.) સાફ ન મુંડાયાથી માથામાં રહી ગયેલો વાળ, ખૂંપરો. (૩) વાળનો બહાર નીકળેલો નાનો ભાગ. (૪) (લા.) અભણ, ગામડિયો. (૫) મૂર્ખ–બેવકૂફ માણસ. (૬) કણબી માટે તિરસ્કારમાં વપરાતો શબ્દ
**કર-ચોર** પું. [સં.] આપવાના થાય તે સરકારી વેરા છુપાવનાર, કર ઓછો ભરી બાકીનો છુપાવનાર, 'ટેક્સ-એવેઇ-ડર'
**કર-ચોરી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'ચોરી.'] વેરો છુપાવવો એ, 'ટેક્સ-એવેઇ-ઝન'
**કરચોલી(-ળી)** જુઓ 'કરચલી.[2]'
**કરચોળાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'કરચોળી,' ના. ધા.] કરચલીઓ પડવી
**કરચોળી** જુઓ 'કરચોલી'–'કરચલી.[2]'
**કર-ચ્છેદ** પું. [સં.] હાથ કાપી નાખવાની ક્રિયા
**કરછક** ન. તૂણી
**કરછા** જુઓ 'કરચા.[2]'
**કરછો** જુઓ 'કરચો.[2]'
**કરજ** ન. [અર. કર્ઝ્] દેવું, ઋણ. [**૦અદા કરવું, ૦આપવું, ૦ દેવું, ૦ વાળવું** (રૂ. પ્ર.) દેવું ભરી આપવું. **૦ કાઢવું**

(રૂ. પ્ર.) કરજ હોવાનું બતાવવું, માગણું બતાવવું. ૦ ચૂકવવું, ૦ પતવવું (રૂ. પ્ર.) દેણું પતાવી હિસાબ ચૂકતે કરવો]

**કરજ-ગ્રસ્ત** વિ. [જુઓ 'કરજ' + સં.] કરજથી ઘેરાયેલું, દેવાદાર. (૨) કરજના બોજવાળું (મિલકત વગેરે)

**કરજ-દાર** વિ. [જુઓ 'કરજ' + ફા. પ્રત્યય] દેવાદાર

**કરજ-દારી** સ્ત્રી [+ ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] કરજ-દાર હોવાપણું, દેવાદારી

**કરજાઉ** વિ. [જુઓ 'કરજ' + ગુ. 'આઉ' ત. પ્ર.] દેવાદાર. (૨) વ્યાજે લીધેલું, વ્યાજૂકું. [૦ ખત (રૂ. પ્ર.) વ્યાજે લીધાનો દસ્તાવેજ]

**કરજા(-ઝા)ળ¹** વિ. ધુમાડિયું. (૨) લાંબુ [દેવાદાર

**કરજાળ²** વિ. [જુઓ 'કરજ' + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.] કરજી,

**કરજા(-ઝા)ળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કરજા(-ઝા)ળ¹'+ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ધુમાડિયું. (૨) કોડિયાની ઢાંકણી. (૩) કાજળ પાડવાનું કોડિયું [દેવાદાર, ઋણિયું

**કરજી** વિ. [જુઓ 'કરજ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર. ] કરજદાર,

**કરઝાડ** વિ. ઊંચું, મોટું

**કરઝાળ** જુઓ 'કરજાળ.¹'

**કરઝાળી** જુઓ 'કરજાળી.' [(૩) બરછટ

**કરડવું** વિ. જલદી વળે નહિ તેવું, અક્કડ. (૨) બરડ.

**કરડ¹** પું., (-ડય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કરડવું.'] કરડેલો ભાગ. (૨) દંશ, ડંખ. (૩) (લા.) ચૂંટ, ખૂજલી. (૪) વિ. બહુ ઝેરી [ઉભેળો

**કરડ²** (-ડય) સ્ત્રી. એક વાર ખાંડેલી ડાંગર, ડાંગરનું એકવારિયું,

**કરડ³** (-ડય) સ્ત્રી. ફળાં કેરી વગેરેની ખરીદી ઉપર સેંકડે અપાતો વધારો

**કરડ⁴** (-ડય) સ્ત્રી. ચૂલાની બળેલી માટી

**કરડ⁵** વિ. જલદી ભાંગે નહિ તેવું. (૨) વિકરાળ, ભયંકર

**કરડઈ** (-ડૈ) સ્ત્રી. એક જાતની ભાજી

**કરડકણા-વેડા** પું., બ. વ. [જુઓ 'કરડકણું' + 'વેડા'(બ. વ.) -ટેવ] કરડવાના હેવા

**કરડકણું** વિ. [જુઓ 'કરડવું' + ગુ. 'ક' + 'અણું' કૃ. પ્ર.] કરડવાની ટેવવાળું. (૨) (લા.) ધૂરકવાની ટેવવાળું. (૩) આકરા સ્વભાવનું, કર્કશ, કઠોર [થતો અવાજ

**કરડ કરડ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કરડવું', -દ્વિર્ભાવ] કરડતી વેળા

**કરડ-પાંચમ** (કરડય-પાંચમ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કરડ²' + 'પાંચમ.'] શ્રાવણ સુદિ પાંચમનો દિવસ. (સંજ્ઞા.)

**કરડલી** સ્ત્રી. [સ્વાભાવિક ઉચ્ચાર 'કરલડી'] ચોમાસામાં વાડ ઉપર થતી એક વેલ, શિવલિંગી, કરલડી

**કરડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] દાંતથી બચકું ભરવું. (૨) આંકડાથી ડંખ દેવો, ડસવું. (૩) (લા.) ખાવું (તુચ્છકારમાં). (૪) અ. ક્રિ. (લા.) તીવ્રપણે ખૂંચવું. (૨) હતાશ થવું. [-વા ધાવું (રૂ. પ્ર.) ડરાવવું, બિવરાવવું] **કરડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કરડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [કડકાઈ, કરડાકી

**કરડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કરડું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] કરડાપણું,

**કરડાકી(-ગી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'કરડું' દ્વારા.] કરડાઈ, કડકાઈ. (૨) (લા.) વાણીની માર્મિકતા [કરનાર

**કરડાકી(-ગી)-ખોર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] કરડાકી-કડકાઈ

**કરડાટ** પું., [જુઓ 'કરડું' + ગુ. 'આટ' ત. પ્ર.], -ટી સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કરડાકી, કડકાઈ

**કરડા-પાટી** સ્ત્રી. ['કરડા' સ્પષ્ટ નથી + જુઓ 'પાટી.'] નાનાં બાળકો કક્કો ઘૂંટી શકે અને એકડા લખી શકે એ માટે તૈયાર કરેલું લાકડાનું પાટિયું

**કરડાવવું, કરડાવું** જુઓ 'કરડવું'માં.

**કરડાઈ,-શ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કરડું' + ગુ. 'આઈ'-'આશ' ત. પ્ર.] જુઓ 'કરડાટ.' [લાગતું એક સુતારી ઓજાર

**કરડાળી અડી** સ્ત્રી. જાળીનાં ચિવટિયાં દાબવામાં કામ

**કરડિયું** ન. [જુઓ 'કરડી²' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર. ] કરડીનાં બિયાંનું તેલ [દેવ. (૨) ભૂવો

**કરડિયો** પું. [જુઓ 'કરડિયું.] (લા.) એ નામનો એક

**કરડી¹** સ્ત્રી. [જુઓ 'કરડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] હાથ-પગમાં પહેરવાનો નાનો કરડો [તેલી બિયું

**કરડી²** સ્ત્રી. કસુંબીના છોડનું બી, કાવરી. (૨) એક

**કરડુ** પું. કઠોળનો રંધાતાં ન ચડે કે પલાળતાં ન પલળે તેવો દાણો. (૨) લાકડું રંગતી વખતે એમાં રહી જતી ઝીણી ઝીણી સફેદ ટપકી

**કરડું** વિ. કડક સ્વભાવનું

**કરડો** પું. સોના-રૂપા કે અન્ય ધાતુનો કે હાથીદાંત હાડકાં પ્લાસ્ટિક વગેરેનો હાથ-પગની આંગળીઓમાં પહેરવાનો પાતળો વીંટલો. (૨) સોનીનું એક ઓજાર

**કરણ** ન. [સં.] કરવું એ, ક્રિયા. (૨) ઇંદ્રિય. (૩) સાધન. (વ્યા.) (૪) નૃત્ત-નૃત્યમાં હાથ હલાવી બતાવવામાં આવતો ભાવ. (નાટ્ય.) (૫) ત્રીસ ઘડીના કાળનો એક એકમ. (જ્યો.) (૬) 'ઑપરેશન.' (ગ.) [ઝાડને કૂંપળ ફૂટવાં

**કરણવું** અ. ક્રિ. [સં. कर्ण-, અર્વા. તદ્ભવ- ના. ધા.] (લા.)

**કરણ-વ્યાપાર** પું. [સં.] ઇદ્રિયોની હિલચાલ, ઇંદ્રિયોનો ધર્મ

**કરણશાઈ** વિ., પું. લાડુની એક જાત

**કરણહાર** વિ., [સં. करण + અપ. ह છ. વિ., પ્ર. + સં. °कार > પ્રા. °आर] કરનાર. (પદ્યમાં.)

**કરણાટ¹** નં. [સં. कर्ण, અર્વા. તદ્ભવ દ્વારા] કાનના ઘાટનું એક વાજું, મોટું તતૂડું [તેવી સંખ્યા. (ગ.)

**કરણાટ²** (-ટય) સ્ત્રી. નિઃશેષ મૂળ બરાબર નીકળી ન શકે

**કરણાટ³** ન. કડિયાનું એક ઓજાર

**કરણા-નીર** સ્ત્રી. ખરજ ઉત્પન્ન કરે તેવી એક વનસ્પતિ

**કરણાર્થક** વિ. [સં. करण + अर्थ-क] કરણ-સાધનનો અર્થ આપનારું (ત્રીજી–પાંચમી વિભક્તિનો એક અર્થ બતાવ-નારું). (વ્યા.) [સંખ્યા, કરણાટ, 'સર્ડ.' (ગ).

**કરણી¹** સ્ત્રી. [સં.] નિઃશેષ મૂળ ન નીકળી શકે તેવી

**કરણી²** સ્ત્રી. [જુઓ 'કરવું' + ગુ. 'અણું' પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય.] કરવું ક્રિયા, કર્મ, કામ, કરતૂક. (૨) કામ કરવાની રીત, કાર્ય-શૈલી. (૩) વર્તણૂક. (૪) કડિયાનું એક ઓજાર

**કરણી-ગત** વિ. [સં.] જે સંખ્યાનું વર્ગમૂળ બરાબર ન નીકળી શકે તેવું, 'સર્ડ' (રકમ–સંખ્યા). (ગ.)

**કરણીજી** સ્ત્રી. ચારણ જ્ઞાતિની કુળદેવી (જેનું મુખ્ય મંદિર રાજસ્થાન–બિકાનેર પાસે દેસણોક ગામમાં છે.) (સંજ્ઞા.)

**કરણી-પદ** ન. [સં.] વર્ગમૂળ નિઃશેષ નીકળી શકે તેવી સંખ્યા. (ગ.) [રકમ. (ગ.)
**કરણી-પદી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કરણી-પદની
**કરણીય** વિ. [સં.] કરવા જેવું. (૨) અવશ્ય કરવાં જેવું. (૩) ન. હાથમાં લીધેલું કામ [કામ
**કરણી-વરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કરણી' + 'વરણી.'] (લા.) સુંદર
**કરણી-સમીકરણ** ન. [સં.] એક અથવા બંને પક્ષમાં જે સંખ્યાનું વર્ગમૂલ કે અન્ય મૂલ બરાબર નીકળી શકતું ન હોય તેવી સંખ્યાના મૂળવાળાં પદ હોય તેવું સમીકરણ, 'ઇર્-રૅશનલ ઇક્વેશન.' (ગ.)
**કરણો** પું. એક વનસ્પતિ (સં. પ્રિય). (ગ).
**કરણ્યાત્મક** વિ. [સં. करणी+आत्मन्-क] મૂલભૂત, 'રૅડિકલ'.
**ક-રત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [સં. -क-ऋतु] ક-ઋતુ, ક-મોસમ
**કર-તલ**(-ળ) ન. [સં.] હથેળી
**કરતલ-ગત** વિ. [સં.] હથેળીમાં રહેલું
**કરતલ-પાત્ર** ન. [સં.] હથેળી-રૂપી વાસણ
**કરતલ-પુટ** પું. [સં.] બેઉ હથેળી સામસામી રાખી કરવામાં આવતો દાબડા-ઘાટ. (૨) ખોબો
**કરતલ-ભિક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] હથેળીમાં સમાય તેટલી જ ભિક્ષા લેવાની પ્રતિજ્ઞા કે વ્રત [કાર્પલ બોન'
**કરતલાસ્થિ** ન. [+ સં. अस्थि] હથેળીનું હાડકું, 'મેટ-
**કરતલિક** વિ., પું. [સં.] હથેળીની માંસપેશીઓ અને શિરા તેમજ ધમનીને ઢાંકનાર સ્નાયુ
**કરતલિકા** સ્ત્રી. [સં.] હથેળી
**કરતલી** સ્ત્રી. [સં.] હથેળી. (૨) તાળી. (૩) બેલગાડીમાં હાંકનારને બેસવાની જગ્યા
**કરતવ** ન. [સં, कर्तव्य, અર્વા. તદ્ભવ] કર્તવ્ય, કાર્ય, કામ વગેરે [હથેળી
**કર-તળ, -ળિયું** વિ., ન. [ + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] કરતલ,
**કરતા-ધરતા** વિ. [સં. कर्ता-धर्ता, પું., અર્વા. તદ્ભવ] મુખ્ય સંચાલન કરનાર, મુખી, આગેવાન [પરમેશ્વર
**ક(-કિ)રતાર** પું. [સં. कर्ता નો અર્વા. વિકાસ] જગતનો કર્તા–
**કર-તાલ**(-ળ) સ્ત્રી. [સં. कर-ताल ન.] (લા.) ગાનમાં તાલ આપવા માટે વગાડવાનું લાકડાની પટ્ટીઓના ખાંચામાં કાંસિયા-વાળું વાદ્ય. (૨) કાંસીજોડાં, ઝાંઝ [વગાડનાર
**કરતાલિ(-ળિ)યો** વિ. પું. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કરતાળ
**કરતા-હરતા** પું. [સં. कर्ता-हर्ता, અર્વા. તદ્ભવ] કરી આપનાર અને પાછું લઈ પણ લેનાર–પરમેશ્વર
**કર-તાળ** જુઓ 'કરતાલ.'
**કરતાળિયો** જુઓ 'કરતાલિયો.'
**કરતાં** ના.યો. [જુઓ 'કરવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ., પ્ર + 'આં' અન્યય બનાવનારો પ્ર.] કરવાથી. (૨) તુલનાર્થે–'થી' [ચામડું
**કરતી** સ્ત્રી [સં. कृत्ति દ્વારા] મરેલાં વાછડાંનું ભૂંસો ભરેલ
**ક-રતુ**[1] જુઓ 'ક-રત.'
**કરતુ**[2] ન. [સં. कर्तव्य-ઉપરથી મળેલો] કૃત્ય, કરતૂક, કામ
**કરતું -કારવતું** વિ.[જુઓ 'કરવું' + એવું વ્યાપક નહિ તેવું પ્રે. 'કારવવું' + બંનેને સમાસને કારણે 'તું' વર્ત. કૃ.] જેનું હલન-ચલન વધારે હોય તેવું ઘર કાર્યાલય વગેરે સ્થાનોમાંનું (માણસ)
**કરતૂક,-ત** ન. [સં, कर्तव्य ઉપરથી] આચરણ (નકારાર્થમાં). (૨) (લા.) કાવતરું, પ્રપંચ, યુક્તિ
**કરતૂમ** (-મ્ય) સ્ત્રી. એક જાતની કસ્તૂરી
**કરતેલું** વિ. [જુઓ 'કરવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ., + ગુ. 'એલું' દ્વિ. ભૂ. કૃ] કરેલું હોય તેવું
**કરદળી** સ્ત્રી પાણીના ઓવારા પાસે ઊગતું કેળનાં પાન જેવાં પાનવાળું જુદા જુદા રંગનાં ફૂલોવાળું એક ઝાડ
**કર-દાતા** વિ., પું. [સં., પું] કર ભરનાર, 'એસેસી,' 'રેઇટ-પેયર'
**કરનજ** ન. એક જાતનું ઝાડ. (૨) જવ બાજરી જુવાર વગેરેની રૂંગ. (૩) ભૂરો રંગ
**કરના, -નાઈ, -નાટ** ન. મોઢેથી વગાડવાનું વાજું
**કરનાલ** પું. એક જાતની તોપ. (૨) મોટો ઢોલ
**કરન્ટ** (કરણ્ટ) પું. [સં.] પ્રવાહ. (૨) વીજળીનો પ્રવાહ. (૩) વિ. ચાલુ
**કરન્ટ એકાઉન્ટ** (કરણ્ટ એકાઉન્ટ) પું. [સં.] બૅંકમાંનું ચાલુ ખાતું
**કર-ન્યાસ** પું. [સં.] કોઈ પણ પ્રકારનું પૂજન વગેરે કરતાં શુદ્ધિ માટે મંત્રોચ્ચારપૂર્વક હાથની તે તે આંગળીને ઉદ્દેશી કરવામાં આવતી નમસ્કારની ભાવના
**કરન્સી** સ્ત્રી. [અં.] ચલણ, ચલણી નાણું
**કરપ(-બ)**[1] પું. [અર. કર્બ્–શોક, ફિકર, સામાને ચિંતાતુર કરવું] (લા.) હાક, ધાક, અંકુશ, કડપ
**કરપટા,-ટી** સ્ત્રી. કાંકડનું ઝાડ
**કર-પટુ**[1] વિ. [સં.] હાથનું ચાલાક
**કર-પટુ**[2] ન. કઠગૂંદીનું ઝાડ
**કરપટુ-તા** સ્ત્રી. [સં.] હાથ-ચાલાકી, હસ્ત-લાઘવ
**કરપટું** ન. કરપટીનું ફળ, ઓલું
**કર-પત્ર** ન., -ત્રી સ્ત્રી. [સં.] કરવત
**કર-પલું** ન. [સં. + જુઓ 'પહલું.'] (લા.) બે હાથમાં રહે તેટલું માપ, ઊંડળ
**કર-પલ્લવ** પું. [સં.] પલ્લવ-કૂંપળ જેવો સુકોમળ હાથ
**કર-પલ્લવી** સ્ત્રી, [સં.] હાથ અને હાથનાં આંગળાંઓના સંકેતથી કરવામાં આવતી વાતચીતની વિદ્યા
**કરપવું**[1] સ. ક્રિ. [રવા.] કોતરવું. (૨) કાતરી ખાવું. થોડું થોડું કરડવું. (૩) કોર-કિનારીથી કાતરી ખાવું. કરપાવું કર્મણિ., ક્રિ. કરપાવવું[1] પ્રે., સ. ક્રિ.
**કરલ(-ળ)પવું**[2] જુઓ 'કળપવું.' [ખોબો
**કર-પાત્ર** ન., **કર-પાત્રિકા** સ્ત્રી. [સં.] હથેળીરૂપી વાસણ,
**કર-પાત્રી** વિ. [સં., પું.] માત્ર હથેળીમાં કે ખોબામાં અનાજ મળે તેટલાથી વૃત્તિ કરનાર (સાધુ-સંન્યાસી)
**કરપાવવું**[1], **કરપાવું** જુઓ 'કરપવું'માં.
**કર(-ળ)પાવવું**[2], **કર(-ળ)પાવું** જુઓ 'કર(-ળ)પવું[2]' માં.
**કર-પિંજરી** (-પિઞ્જરી) સ્ત્રી. [સં. कर-पञ्जरिका] (લા.) શિંગડા જેવા તંતુના હાડપિંજરવાળું એક જાતનું જીવડું
**કરપી**[1] વિ., પું. [સં. कृपण નો અર્વા. વિકાસ] કૃપણ,

કંજૂસ, લોભી, બખીલ [રાંપડી (ખેતીનું એક સાધન)
કરપી[2](-બી) સ્ત્રી. [જુઓ 'કરપવું[1]' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.]
કર-પીડન ન. [સં.] (લા.) પાણિ-ગ્રહણ, હસ્ત-મેળાપ
કરપીણ વિ. (લા.) નિર્દયતા-ભરેલું, કમકમાટી-ભર્યું.
કરપી-ધન ન. [જુઓ 'કરપી[1]' + સં.] કૃપણની સંપત્તિ, લોભિયાનો પૈસો
કર-પુટ પું. [સં.] બે હથેળીઓને સામસામે રાખી કરવામાં આવતો પડાનો આકાર. (૨) ખોબો
કરપુરા સ્ત્રી. બંગાળી આંબાની એક ઊંચી જાત
કર-પુષ્ટ વિ. [સં] હાથથી પોષેલું–ઉછેરેલું
કર-પુંજ (-પુઞ્જ) પું. [સં.] કિરણોનો સમૂહ
કર-પૃષ્ઠ ન. [સં.] હથેળીનો પાછલો-ભાગ
કરપો[1] પું. [જુઓ 'કરપવું[1]' + ગુ 'ઓ' કૃ. પ્ર.] દેડું કે લાકડાના ટુકડાથી ગુદા સાફ કરવાની ક્રિયા
કરપો[2] પું. પક્ષીઓને ઉડાડવા માટે ખેતર વચ્ચે બાંધેલો માળો. (૨) (લા.) પુરુષની જનનેંદ્રિય [લોઢાનાં પતરાં
કરપોટાં ન., બ. વ. બળદગાડીના ઓછાળ નીચેનાં
કરબ[1] પું. [અર. કર્બ્] જુઓ 'કરપ.'
કરબ[2] ન. ખેતીનું એક ઓજાર
કરબટ પું. નાનાં ગામોવાળો પ્રદેશ
કરબડી[1] સ્ત્રી. પક્ષીઓને ચણ નાખવા માટે ટાંગેલું શીંકું
કરબડી[2] સ્ત્રી [જુઓ 'કરબ[2]' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ખેડૂતનું એક ઓજાર, રાંપડી, કરપી
કર-બદર ન. [સં.] હાથમાંનું બોર. (૨) (લા.) તદ્દન સ્પષ્ટ વસ્તુ [સંપૂર્ણ રીતે તપાસીને જાણી શકાય એમ
કરબદર-વત્ ક્રિ. વિ. [સં.] (લા.) તદ્દન સ્પષ્ટ રીતે,
કરબરી સ્ત્રી. એક જાતનું જળચર પક્ષી
કરબલા ન. [અર. કર્બલા] ઈરાક(અરબસ્તાન)માં આવેલું એક ધર્મસ્થાન (કે જ્યાં મહમ્મદ પેગંબર સાહેબના દૌહિત્ર ઇમામ હુસેન ધર્મયુદ્ધમાં માર્યા ગયા હતા). (૨) (લા.) તાજિયા ટાઢા કરવાની જગ્યા. (૩) પાણી વગરની ઉજ્જડ જગ્યા
કરબલાઈ વિ. [+ ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] કરબલાને લગતું
કરબવું[1] સ. ક્રિ. [જુઓ 'કરબ[2]'] ખેતરમાં રાંપડી ચલાવવી. કરબાવું[1] કર્મણિ., ક્રિ. કરબાવવું[1] પ્રે., સ. ક્રિ.
કરબવું[2] સ. ક્રિ. [જુઓ 'કરબવું,' ના. ધા.] કડપ રાખવો, અંકુશમાં રાખવું, દાબમાં રાખવું. કરબાવું[2] કર્મણિ., ક્રિ. કરબાવવું[2] પ્રે.. સં. ક્રિ.
કર-બંધી (-બન્ધી) સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'બંધી.'] કર આપવાનું બંધ કરવું એ, 'ના-કર
કરબાવવું[1-2], કરબાવું[1-2] જુઓ 'કરબવું[1-2]' માં.
કરબી જુઓ 'કરપી.' [કરવામાં ઉપયોગી બરુ
કરબોરું ન. બરુની જાતનો એક સાંઠો, એક જાતનું કલમ
કરભ પું. [સં.] હાથીનું બચ્ચું, મદનિયું. (૨) ઊંટનું બચ્ચું, બોતડું. (૩) હથેળીથી બગલ સુધીના બાવડાનો પાછલો ભાગ. (૪) હથેળીનો પાછલો ભાગ, કર–પૃષ્ઠ
કર-ભાગ પું. [સં.] રૈયત પાસેથી રાજ્ય કર તરીકે ઊપજ વગેરેમાંથી ભાગ લે તે
કર-ભાર પું. [સં.], -રણ ન. [સં. + જુઓ 'ભારણ.'] કર-વેરાનો બોજો [હાડકું
કરભાસ્થિ ન. [સં. + સં. अस्थि] હથેળીને ટેકો આપનારું
કર-ભૂષણ ન. [સં.] હાથનું તે તે ઘરેણું (કડાં ચૂડી વગેરે)
કરભી સ્ત્રી. [સં.] નાની હાથણી. (૨) નાની ઊંટણી, નાની સાંઢણી
કરભીર પું. [સં.] સિંહ
કરભોંડો (કરભોંડો) પું. લોંકડીની જાતનું એક પ્રાણી
કરભોરુ સ્ત્રી. [સં. + સં. ऊरु, બ. વ્રી.] હાથીની સૂંઢ જેવી સાથળવાળી સ્ત્રી
કરમ[1] ન. [સં कर्म, અર્વા. તદ્ભવ] (લા.) ખરાબ કર્મ, કુકૃત્ય. (૨) નસીબ, ભાગ્ય. [૦ઊઘડવું, ૦ખૂલવું (રૂ. પ્ર.) ભાગ્યનો ઉદય થવો, જાહોજલાલીનો યોગ આવવો. ૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) ખરાબ કર્મ કરવું. ૦જાગવું (રૂ. પ્ર.) ભાગ્યોદય થવો. ૦ઠોકવું (રૂ. પ્ર.) નસીબ ઉપર રોવું. ૦ના ભોગ (રૂ. પ્ર.) ખરાબ કરમના પરિણામનો ભોગવટો. ૦નું આગળું, ૦નું ધણી, ૦નું બળિયું (રૂ. પ્ર.) નસીબદાર, ભાગ્યશાળી. ૦નું કર્યું, ૦નું ફૂટેલું (રૂ. પ્ર.) કમનસીબ. ૦ફૂટવું (રૂ. પ્ર.) કમનસીબ થવું, દુઃખમાં હડસેલાવું. ૦ બાંધવાં (રૂ. પ્ર.) પાપ-કર્મ કરવાં. -મે ચો(-ચોં)ટેલું (-ચોંટેલું), -મે લાગેલું, -મે વળગેલું (રૂ. પ્ર.) નસીબમાં જે થવાનું નિશ્ચિત હોય તે]
કરમ[2] (-મ્ય) ન. [સં. कृमि પું.] મળાશયમાં થતી બારીક જીવાત તેમજ સર્પાકાર નાનું-મોટું જંતુ, કરમિયું, ચરમ, ચરમિયું
કરમ[3] સ્ત્રી [અર.] ઉદારતા. (૨) મહેરબાની કૃપા
કરમ-કથા સ્ત્રી. [જુઓ 'કરમ[1]' + સં.] પૂર્વે ભોગવવાં પડેલાં દુષ્કર્મોના પરિણામની કથની
કરમ-કલ્લો પું. [ફા. કરમ્કલ્લા] એક જાતનું શાક, કોબીજ
કરમ-કહાણી (-કાઃણી) સ્ત્રી [જુઓ 'કરમ[2]' + 'કહાણી.'] જુઓ 'કરમ-કથા.'
કરમ-ફૂટ (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કરમ[1]' + 'ફૂટવું.'] જુઓ 'કરમ-કથા.' (૨) (લા.) ખોટી માથાફોડ. (૩) વેઠ, વૈતરું
કરમ-ચંડાળ (-ચણ્ડાળ) પું. [સં. कर्म-चाण्डाल] જન્મથી નહિ (પરંતુ) એનાં કામોથી નેષ્ટ
કરમડું [સં. कर + मुष्टिक- > પ્રા. करमुड्ठिम-, મૂઠી બાંધીને રહેલું.] (લા.) વિ. લોભી, કંજૂસ, કરમૂઠું
કરમડો જુઓ 'કરમલો.'
કરમ(-મે)ણ (-ણ્ય) સ્ત્રી. [સં. कर्मिणी] નસીબદાર સ્ત્રી
કરમણવું અ. ક્રિ. [રવા.] કણમણવું, કચવાવું, અસંતોષથી ગણગણવું. કરમણાવવું પ્રે., સ. ક્રિ. [ઉદ્યોગ
કરમણૂક સ્ત્રી. [મરા.] સુખ ઊપજે એવો વ્યવસાય કે
કર-મથિત વિ, [સં.] હાથથી મંથન કરેલું
કરમદી સ્ત્રી [સં. करमर्दिका > પ્રા. करमद्दिआ] ખટાશ પડતાં જાંબલાં નાનાં ફળ આપતું એક ઝાડ, સુસેણ વૃક્ષ
કરમદું ન. [+ ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] કરમદીનું ફળ
કરમ-ફૂટ, -ટિયું, -ટયું વિ. [જુઓ 'કરમ[1]' + 'ફૂટવું' + 'ઇયું' કૃ.પ્ર., 'યું' ભૂ. કૃ.] (લા.) કમનસીબ. કરમનું ફૂટેલું

**કરમ-ફોડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કરમ$^{૧}$' + 'ફોડવું'] (લા.) નકામી પંચાત કે ધાંધલ, માથાકૂટ, માથાફોડ

**કરમ-ફોડિયું** વિ. [+ જુઓ 'ફોડવું'–ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.], **કરમ-ફોડ્યું** વિ. [+ ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] કરમ-ફૂટિયું

**કરમ-બક્ષિસ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કરમ-બખશી' (આમાં 'બક્ષિસ' શબ્દ નથી 'બખશી'નું ભ્રાંતિથી સ્વીકારાયું છે.)], **કરમ-બખશી** સ્ત્રી. [અર. + ફા. 'બખ્શી'] મહેરબાની

**કરમ-ભાગ** પું. [જુઓ 'કરમ$^{૧}$' + સં.] (લા.) ભાયાતો કે રાજકુંવરોને ગુજરાત માટે અપાતી હતી તે જાગીર, કપાળ–ગરાસ

**કરમરાટ** પું [રવા.] કચવાટ, અજંપો

**કરમરું** વિ. આઠ આનીથી પણ પાકમાં ઓછું ઊતરેલું

**કરમ-રેખ, -ખા** સ્ત્રી. [સં. कर्म-रेखा] (હથેળીમાં નસીબ બતાવનારી ગણાતી રેખા ઉપરથી લા.) ભાગ્ય, નસીબ

**કરમલડો** પું. [જુઓ 'કરમલો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'કરમલો.' (પદ્યમાં.)

**કરમલો(-ળો)** પું. [સં. करम्बक- > પ્રા. करंबअ-, પછી સ્વાર્થે અપ. उल्ल, उल પ્ર.] દહીંમાં ભાત મેળવી કરવામાં આવતી હતી તે એક ખાદ્ય વાની, કરમડો

**કરમ-વેરો** પું. [જુઓ 'કરમ$^{૧}$' + 'વેરો.'] નસીબમાં લખાયેલી વેઠ. (૨) માથા-વેરો, જજિયા-વેરો

**કરમસદિયું$^{૧}$** વિ. ['કરમસદ' (ગામ) + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચરોતરના કરમસદ ગામનું વતની

**કરમસદિયું$^{૨}$** વિ. [જુઓ 'કરમ$^{૧}$' દ્વારા.], **કરમ-હીણું** વિ. [જુઓ 'કરમ$^{૧}$' + 'હીણું.'] ભાગ્યહીન, કમનસીબ

**કરમળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [સં. करवाल પું.] તલવાર, કરમાળ

**કરમળો** જુઓ 'કરમલો.'

**કરમાણી** વિ. [ફા. 'કિર્માન્' ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઈરાનના એ નામના પ્રાંતનું–પ્રાંતમાંથી આવતું ('અજમો' ખાસ કરીને) [સરનારું, ભાગ્યને અધીન

**કરમા-ધર્મી(-રમી)** વિ. [સં. कर्म-धर्मी પું.] કર્મ-ધર્મને અનુ-

**કર-માલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] હાથની આંગળીઓથી જપ કરવાની પદ્ધતિ

**કરમાવવું** જુઓ 'કરમાવું'માં.

**કરમાવું** અ. ક્રિ. સૂકું થઈ ચીમળાવું. (૨) વિલાવું, સંકોચાવું, સુકાવું. **કરમાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કરમાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કરમાવું' + ગુ. 'આશ' કૃ. પ્ર.] કરમાવું એ

**કરમાળ** સ્ત્રી. [સં. करवाल પું.] તલવાર, ખાંડું, કરમળ

**કર-માળા** જુઓ 'કર-માલા.' [કર્મવાળું, નસીબદાર

**કરમાળું** વિ. [જુઓ 'કરમ$^{૧}$' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.]

**કરમિયું** ન., **-યો** પું. [સં. कृमि-क-] જુઓ 'કરમ$^{૨}$' (-ખાસ કરી સર્પાકાર હોય તેનો વાચક છે.)

**કરમી** વિ. [સં. 'कर्मी' પું., અર્વા-તદ્ભવ] (લા.) નસીબદાર, ભાગ્યશાળી

**કરમી-વટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [+ ગુ. 'વટ' ત. પ્ર.] કરમીપણાની લાક્ષણિકતાઓ [પણું, નસીબદારી. (૨) (લા.) મોટાઈ

**કરમી-વટું** ન., **-ટો** પું. [+ ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ભાગ્યશાળી-

**કર-મુક્ત** વિ. [સં.] કર-વેરો–મહેસૂલ માફ છે તેવું, 'રેવન્યૂ-ફ્રી' વગેરે [વીંટી. (પદ્યમાં.)

**કર-મુદ્રડી** સ્ત્રી. [સં. कर-मुद्रा + ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**કર-મુદ્રા** સ્ત્રી. [સં.] સંધ્યા વગેરે પૂજન વખતે બંને હાથના પંજાઓથી કરવામાં આવતી તે તે આકૃતિ. (૨) હાથની વીંટી, અંગુલીયક

**કરમેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'કરમણ.'

**કર-મૂઠું** વિ. [જુઓ 'કરમઠું.'] જુઓ 'કરમઠું.'

**કર-મૈથુન** ન. [સં.] પોતે હાથથી વીર્યનો નાશ કરવો એ, હસ્ત-મૈથુન, હાથ-રસ,' 'માસ્ટર-બેશન'

**કરમો** પું, [સં. करम्बक- > પ્રા. करंबअ-] જુઓ 'કરમલો.' [૦દેવો (રૂ.પ્ર.) ઔષધના ભૂકામાં કોઈ પ્રવાહી પદાર્થ છાંટી એને ભીંજવવો. ૦ફૂટવો (રૂ. પ્ર.) ઢોરને શરીરના કોઈ ભાગમાંથી લોહી નીકળવું]

**કરમોડ$^{૧}$** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કરમોડવું.'] કરમોડાવું એ, મરડ ખાઈ જવો એ, મચકોડાવું એ

**કરમોડ$^{૨}$** પું. ઢોરને થતો એક રોગ

**કરમોડવું$^{૧}$** સ. ક્રિ. [જુઓ 'કરમો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થેથી ના. ધા.] જુઓ 'કરમોવવું.' **કરમોડાવું$^{૧}$** કર્મણિ., ક્રિ. **કરમોડાવવું$^{૧}$** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કરમોડવું$^{૨}$** સ. ક્રિ. મચકોડવું, મરડવું (કોઈ પણ અંગને). **કરમોડાવું$^{૨}$** કર્મણિ., ક્રિ. **કરમોડાવવું$^{૨}$** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કરમોડાવવું$^{૧-૨}$**, **કરમોડાવું$^{૧-૨}$** જુઓ 'કરમોડવું$^{૧-૨}$'માં.

**કરમોડિયો** પું. [જુઓ 'કરમોડ$^{૨}$' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'કરમોડ.$^{૨}$'

**કરમોડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કરમોડ$^{૨}$' + ગુ, 'ઈ' ત. પ્ર.] ઢોરના શિંગડામાં સડો થવાનો રોગ

**કરમો(૦વ)વું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'કરમો,' ના. ધા.] સહજ પ્રવાહી સાથે ભેળવવું કે મસળવું. (૨) બીજને કરમો દેવો

**કર-યુગ્મ, -ગલ** ન. [સં.] બે હાથની જોડી, બેઉ હાથ

**કરલ$^{૧}$** ન. કોઠીનું ઝાડ

**કરલ$^{૨}$** ન. ચીકણી અને કઠણ માટી

**કરલ$^{૩}$** ન. [સૌ.] કરચલી, ચીણ

**કર-લજામણું** વિ. [સં. + જુઓ 'લજામણું.'] હાથને એબ આપે તેવું, હાથને કારણે શરમાવું પડે તેવું

**કરલડી** જુઓ 'કરડલી.'

**કર-લતા** સ્ત્રી. [સં.] હાથરૂપી વેલ, કોમળ હાથ

**કરલાવું** અ. ક્રિ. [સં. कुरल એક દરિયાઈ પક્ષી; એના અવાજના પ્રકારથી] (લા.) આક્રંદ કરવું. **કરલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કરલાં** ન., બ. વ. તલના છોડવા ઉપરથી ખરેલા ડોડવા

**કરલિયું** ન. [સં. कुरल દરિયાઈ પક્ષી; એના અવાજના સામ્યે, + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) ઊંટનું બચ્ચું, બોતડું

**કરલી** સ્ત્રી. ચોમાસામાં દરિયા-કાંઠે તેમ-જ પહાડોમાં થતી એક ભાજી ['કરલિયું.'

**કરલું** ન. [સં. कुरल + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ

**કરલો$^{૧}$** પું. [જુઓ 'કરલું.'] ઊંટ

**કરલો$^{૨}$** પું. પૂણીનો જથ્થો

**કરવટ** સ્ત્રી. [હિં.] પડખાભર સૂવાની શરીરની સ્થિતિ. (૨) પડખું, પાસું. [**૦કરવી** (રૂ. પ્ર.) ફેરવવું. **૦બદલવી**, **૦ બદલાવવી**, **૦ લેવી** (રૂ. પ્ર.) પથારીમાં પડખું ફેરવવું. (૨) પોતાના પક્ષમાંથી બીજાના પક્ષમાં ચાલ્યા જવું]
**કરવટિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] પડખાભર સૂતેલું. (૨) ન. પડખું
**કરવઠું** જુઓ 'કર-વેઠું.'
**કરવડા-ચોથ** (-ચોશ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કરવડો' + 'ચોથ.'] આસો વદિ ચોથની તિથિ, કર્ક-ચતુર્થી. (સંજ્ઞા.)
**કરવડી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'કરવડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો કરવડો, નાનો નાળચો, નાળચાવાળી નાની લોટી
**કરવડી**[2] સ્ત્રી. જુઓ 'કરપી.'
**કરવડું** ન. [જુઓ 'કરવો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનો કરવો, નાળચાવાળો નાનો લોટો. (૨) (લા.) કોઈ કોઈ જગ્યાએ વરસાદ થતો કે થયો હોય તેવું વર્ષ
**કરવડો** પું. [જુઓ 'કરવો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાળચાવાળો લોટો, કરવો
**કરવત** સ્ત્રી., ન. [સં. कर-पत्र.] > પ્રા. करवत्त ન.] લાકડાં પથ્થર વગેરે વેરવાનું દાંતાવાળું સુતારી ઓજાર. (મોટું હોય તે ન., નાની હોય તે સ્ત્રી.] [**૦મુકાવવું**, **૦મેલાવવું** (રૂ પ્ર.) બીજા જન્મમાં ઇચ્છેલું પ્રાપ્ત કરવા કાશીમાં જઈ કરવતથી કપાઈ મરણ પામવું]
**કરવત-પટ્ટી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પટ્ટી.'] સંપૂર્ણ વર્તુલાકાર કરવત, 'બૅન્ડ-સૉ'
**કરવતાકાર** પું., **કરવતાકૃતિ** સ્ત્રી. [+ સં. आकार, आकृति] કરવતનો ઘાટ (૨) વિ. કરવતના ઘાટનું, દાંતાવાળું, કાંગરીવાળું
**કરવતી** સ્ત્રી. [સં. करपत्रिका > પ્રા. करवत्तिआ] નાની કરવત
**કરવતિયો** પું. [જુઓ 'કરવત' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] કરવતથી વેરવાનું કામ કરનાર કામદાર, વેરણિયો [નાની ડાંગ
**કરવતું** ન. [સં. कर-वेत्रक- > પ્રા. कर-वेत्तअ-] ડંગોરો,
**કરવરું** વિ. ઓછા વરસાદવાળું, ખરડિયું. (૨) ન. નાનો દુકાળ, ખરડિયું વરસ, કરવડું. (૩) (લા.) મૃત્યુ, મોત
**કરવલું** ન. માથામાં થતી ઊંદરી જેવી ફોલ્લી. (૨) (લા.) કલંક, આળ, લાંછન ['કરવડા-ચોથ.'
**કરવા-ચોથ** (-ચોશ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કરવો' + 'ચોથ.' જુઓ
**કરવા-ફેર** પું. [જુઓ 'કરવું' + 'ફેર.'] કરવામાં થયેલો કે રહેલો તફાવત, ભૂલ
**કરવાલ** પું., સ્ત્રી. [સં., પું.] તલવાર [કરવો, કરવડી
**કરવી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કરવો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નાનો
**કરવું** સ. ક્રિ. [સં. कृ–कर् તત્સમ પ્રયોગ] આચરવું. (૨) યોજવું. (૩) બનાવવું. (૪) ઉપજાવવું (સમાન કાલ અર્થથી સહાયક તરીકે ધાતુ-સમાસના ઉત્તર પદમાં સ્વાર્થે : 'જોયું-કર્યું' 'આવે-કરે' વગેરે. (૫) વળી ભૂ કૃ. ના 'આ'-'આં' અંતવાળા પ્રયોગે ક્રિયાના સાતત્યના અર્થે 'કર્યા-કરે') **કરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. એનું જૂનું એક રૂપ પ્રે. 'કારવવું' [સં. *काराप- > પ્રા. काराव-] રૂપમાત્ર 'કરવું-કારવવું' એમ સામાસિક રૂપે વપરાય છે. ભૂ. કૃ. નાં રૂપ 'કર્યું' 'કરેલું' ઉપરાંત 'કીધું'-'કીધેલું' તરીકે પણ. [**કરી જવું** (રૂ. પ્ર.) અજમાવવું. પ્રયોગ કરવો. **કરી લાવવું** (રૂ. પ્ર.) પૂરું કરીને લાવવું]
**કરવું-કારવવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'કરવું + સં. *कारापि- > પ્રા. काराव- 'કરાવવું'] કરવું-કરાવવું, ક્રિયાથી બધી રીતે સંપૂર્ણતા લાવવી, સાંગોપાંગ કરવું
**કરવેઠું** ન. [સં. करविष्टक- > પ્રા. करविट्ठिअ-] (લા.) દેવ દેવી નિમિત્તે દર વર્ષે ફરજિયાત કર તરીકે કરવામાં આવતો ખર્ચ
**કરવેરા-અધિકારી** વિ. [જુઓ 'કર' + 'વેરો' + સં., પું.] કરવેરા નક્કી કરનાર અમલદાર, 'ટૅક્સેશન-ઑફિસર'
**કરવેરા-નિરીક્ષક** વિ. [જુઓ 'કર' + 'વેરો' + સં.] કરવેરાની તપાસ રાખનાર અમલદાર
**કર-વેરો** પું. [સં. + જુઓ 'વેરો,' સમાનાર્થની દ્વિરુક્તિ] કર અને વેરો, લેતરી, લાગો
**કર-વેલડી** સ્ત્રી. [સ. + જુઓ 'વેલ' ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] હાથરૂપી વેલ, કર-લતા, કોમળ હાથ. (પદ્યમાં.)
**કરવૈયો** પું. [જુઓ 'કરવુ' + ગુ. 'ઐયો' કૃ. પ્ર.] કામકાજ કરવામાં કુશળ માણસ, કુશળ કાર્યકર્તા
**કર-વૈવિધ્ય** ન. [સં.] હાથની કળાકારીગરીની વિવિધતા. (૨) કરવેરાની અનેક જાત
**કરવો** પું. [દે. પ્રા. करवअ-] નાળચાવાળો લોટો, કરવડો
**કર-વ્યવસ્થા-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] કર-વેરાની રાજ્યમાં કેવી પદ્ધતિ છે એનો ખ્યાલ તેમજ ગણતરી આપતું શાસ્ત્ર, જમા-વસૂલ-શાસ્ત્ર
**કરશણ** જુઓ 'કરસણ.'
**કરશણી** જુઓ 'કરસણી.'
**કર-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] જુઓ 'કર૦વ્યવસ્થા-શાસ્ત્ર.'
**કર-શુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] હાથ ધોઈ નાખવાથી કરાતી શુદ્ધિ
**કર-શોથ** પું. [સં.] હાથમાં થયેલો સોજો
**કરસડું** જુઓ 'કણસલું.'
**કરસડો(-ણો)** પું. [સં. कर्षक- > પ્રા. करिसअ + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ભીંતના આધાર માટે ચણવામાં આવતો કે મૂકવામાં આવતો ટેકો
**કરસ(-શ)ણ** ન. [સં. कर्षण > પ્રા. करिसण] ખેતી. (૨) ખેતરમાંનો મોલ. (૩) કણસલું, ડૂંડું
**કરસણ-કાર** વિ., પું. [+ સં. कार], -રી વિ., પું. [+ સં. कारी પું.] ખેતી કરનાર, ખેડૂત, ખેડુ
**કરસણો** જુઓ 'કરસડો.'
**કર-સમભાર-વાદ** પું. [સં.] બધા ઉપર એકસરખા કર-વેરા હોવા જોઇયે એવો મત-સિદ્ધાંત
**કરસમભારવાદી** વિ. [સં., પું.] સરખા કરવેરામાં માનનારું
**કર-સમિતિ** સ્ત્રી. [સં.] કર સંબંધી નિર્ણય કરવા માટે નિમાયેલું મંડળ
**કર-સંપાત** (-સમ્પાત) પું. [સં.] હાથથી મારવામાં આવતો ધક્કો. (૨) ધોલ. (૩) ફેંટ. (૪) કિરણોનું કોઈ પણ પદાર્થ ઉપર પડવું એ [કરવામાં આવતો દાબડો, કર-પુટ
**કર-સંપુટ** (-સમ્પુટ) પું. [સં.] હથેળીનો સામસામે રાખી
**કર-સંવાહન** (-સંવ્વાહન) ન. [સં.] મળતી વખતે એક-

બીજાના હાથ મિલાવવાપણું, હસ્ત-ધૂનન

**કરસાણું(-લું)** વિ. [સં. कलुष > પ્રા.कलुस દ્વારા] બેસ્વાદ બનેલું, કસાણું

**કર-સામુદ્રિક** ન.[સં.] હથેળીઓમાંની રેખાઓ ઉપરથી ભવિષ્ય કહેવા માટેનું શાસ્ત્ર, સામુદ્રિક વિદ્યા, હસ્તરેખા-શાસ્ત્ર

**કરસાંઠી** [જુઓ 'કરસાંઠો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] જુઓ 'કરાંઠી.'

**કરસાંઠો** પું. કરાંઠીનો ઝૂડો (સાવરણા માટેનો), કરાંઠો

**કર-સૂચિ(-ચી)** સ્ત્રી. [સં.] કરવેરાની યાદી

**કર-સૂત્ર** ન. [સં.] ધાર્મિક વિધિ વખતે કાંડે બાંધવામાં આવતું નાડું

**કરસોરો(-ડો)** પું. સાવરણો, ઝાડુ, કરાંઠો

**કર-સ્થ, -સ્થિત** વિ. [સં.] હાથમાં રહેલું

**કર-સ્રુવ** પું. [સં] હોમ કરવા માટેનો નાનો સ્રુવ, સરવો, ચાટવો [કોટલું. (૩) શખ, મડદું. (૪) હાડકું

**કરંક** (કરઙ્ક) પું., ન. [સં, પું.] હાડ-પિંજર. (૨) નાળિયેરનું

**કરંગિયો** (કરઙ્ગિયો) પું. [સૌ.] સ્ત્રીઓને હાથે પહેરવાનું કણબી લોકોનું એક ઘરેણું

**કરંજ** (કરઞ્જ) ન. [સં., પું.] કણજીનું ઝાડ

**કરંજિયો** (કરઞ્જિયો) પું. એક જાતનો કલમી આંબો

**કરંજેલી** (કરઞ્જેલી) ન. એક જાતનું કેળું

**કરંજો** (કરઞ્જો) પું. [ફા. કારઞ્જ્] ફુવારો. (૨) ફુવારાવાળી જગ્યા, કારંજ

**કરંટ** (કરણ્ટ) જુઓ 'કરન્ટ.'

**કરંટ-એકાઉંટ** (કરણ્ટ-એકાઉણ્ટ) જુઓ 'કરન્ટ-એકાઉન્ટ.'

**કરંટિયો** (કરણ્ટિયો) પું. એક જાતનો દાગીનો, એક ઘરેણું

**કરંડ** (કરણ્ડ), ૦ક પું. [સ.] કંડિયો, કરંડિયો, કણંદિયો, કડંદિયો [ઊભી ટોપલી

**કરંડિકા** (કરણ્ડિકા) સ્ત્રી. [સં.] નાનો કરંડિયો, ઢાંકેલી

**કરંડિયો¹** (કરણ્ડિયો) પું. [સં. करण्ड + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'કરંડ.'

**કરંડિયો²** (કરણ્ડિયો) પું. ચોમાસામાં ઊગતો એક છોડ

**કરંડો** (કરણ્ડો) પું. [સં. करण्ड + ગુ. 'ઉ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'કરંડ.' [થતો એક વેલો

**કરંઢિયું** ન. ઘાસના પ્રકારનો એક છોડ. (૨) ચોમાસામાં

**કરંદું** (કરન્દું) વિ. [જુઓ 'કરવું' + પંજાબી વર્ત. કૃ., પ્ર. 'અંદું.'] કરતું, કરનારું [કરવામાં કુશળ માણસ

**કરંદો¹** (કરન્દો) પું. [જુઓ 'કરંદું.'] કામઢો માણસ, કામ

**કરંદો²** (કરન્દો) પું. [જુઓ 'કરંડિયો.'] ટેકરી ઉપર રહેનારા માણસોની ઊંડાઈવાળી ટોપલી

**કરંબળ** (કરમ્બળ) ન., **-ળો** પું. [+ ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.], **કરંબાળી** (કરમ્બાળી) સ્ત્રી. [જુઓ 'કરંબળ.'] ઓતફળનું ઝાડ

**કરાઈ¹** સ્ત્રી. [જુઓ 'કરવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] કામ કરાવવાની મજૂરી-મહેનતાણું, કરામણ [પિંજ સુધીનો ભાગ

**કરાઈ²** સ્ત્રી. [જુઓ 'કર' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] કોણીથી

**કરાઈ³** સ્ત્રી. છાતીનું હાડકું. (૨) કોશ (ખોદવાનું સાધન). (૩) પશાઈ, દસ્તો

**કરાઈ⁴** પું. કરવતિયો, વેરણિયો. (૨) પાલખી ઊંચકનાર ભોઈ

**કરાકર** પું. [સં. कर + आकर] કિરણોનો સમૂહ. (૨) કરાઓનો ઢગલો [સાવરણો

**કરાકો** પું. કપાસના અથવા તુવેરના છોડની સાંઠીનો બાંધેલો

**કરાખી** સ્ત્રી. [સં. कर-कक्षिका > પ્રા. कर-अक्खिआ] સીવેલા કપડામાં બગલ આગળ આવતો ત્રિકોણાકાર કટકો. (૨) ઘરની આગળનો દીવાલ વાળેલો ભાગ, ખડકી

**કરાગ્ર** પું., ન. [સં. कर + अग्र] હાથનો આગલો ભાગ, હથેળીનાં આંગળાંનો ભાગ. (૨) હથેળી. (૩) નખ. (૪) હાથીની સૂંઢનો છેડો

**કરાઘાત** પું. [સં. कर + आ-घात] હાથની ઝાપટ, થપ્પડ

**કરાચી¹** સ્ત્રી. તેલની ઘાણીના જે ભાગ ઉપર ઘાંચી બેસે તે ચોકઠું

**કરાચી²** જુઓ 'કરાંચી' (નગર-સંજ્ઞા).

**ક-રાજી** વિ. [સં. कु+જુઓ 'રાજી.'] નાખુશ. (૨) સ્ત્રી. નાખુશી

**કરાડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. પહાડ કે ખડકનું ઊભું પડખું, ભેખડ. [-ડે જવું (-ડચે) (રૂ. પ્ર.) ખેતરમાં ઊગેલા મોલનું બહુ ઊંચે જવું] [વધી જવું

**કરાડવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'કરાડ.'-ના.ધા.] (લા.) બહુ ઊંચુ

**કરાડા** પું., બ. વ. મહારાષ્ટ્રમાં સાવંતવાડી અને રત્નાગિરિ વચ્ચેના પ્રદેશની મહારાષ્ટ્રિય એક બ્રાહ્મણ જ્ઞાતિ અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**કરાડાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'કરાડ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.) ઓથ. (૨) મોરચો [સોનીનું એક ઓજાર

**કરાડી¹** સ્ત્રી. [સંજ્ઞા. कर-पटिका > પ્રા. कर-अडिआ] (લા.)

**કરાડી²** સ્ત્રી. [જુઓ 'કરાડ' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] પહાડની સાંકડી અને ઊંચી ફાટ, બો. (૨) નદીનો ભેખડવાળો કાંઠો. (૩) પાણીવાળી નદીમાંનો ઊંડો ખાડો, ધરો, ધૂનો

**કરાડો¹** પું. [જુઓ 'કરાડ' + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] કરાડ, ખડકની ભેખડ. (૨) નદીનો ઊંચો અને સીધો કાંઠો, નદીની ઊભી ભેખડ. (૩) લાકડું વેરવાના માચડામાં લાકડાના આધાર માટેનું આડું લાકડું

**કરાડો²** (કારાડો) પું. [સં. कुठार > મરા. કુહાડ] લાકડાં કાપવાનું હથિયાર, કુહાડો

**કરાણી** પું. વહાણનો નિરીક્ષક અધિકારી. (૨) વહાણનો કારકુન કે ભંડારી. (વહાણ.) [નાખવા]

**કરાદો** પું. કર, હક્ક. [-દા કરવા (રૂ. પ્ર.) કરવેરા

**કરાધિકારી** વિ., પું. [સં. कर + अधिकारी પું.] વસૂલાતી અધિકારી, વેરો ઉઘરાવનાર મુખ્ય અમલદાર

**કરાન** ન. ઉત્તર ગુજરાતમાં બાજરીના જેવાં ડૂંડાંમાં થતું એક તૃણ-ધાન્ય

**કરાફ(-ફા)ત** વિ. તોબા પોકરાવે તેવું, કરાફાટ

**કરાફળી** સ્ત્રી. અંદરજાની શિંગ

**કરાફાટ, -ડ, -ત** જુઓ 'કરાફત.' [બંદૂક

**કરાબીન** સ્ત્રી. [તુર્કી.] ઘોડેસવારોને રાખવાની એક જાતની

**કરાબો¹** પું. [અર. કરાબહ્] કૂંજાના આકારનો કાચનો

શીશો. (૨) અર્ક વગેરે રાખવાનું મોટું વાસણ
**કરાઓ²** સ્ત્રી. કરાડ. (૨) ગુફા
**કરામણ** ન. -ણી સ્ત્રી. [જુઓ 'કરવું' + ગુ. 'આમણ'-'આમણી' કૃ. પ્ર.] કરવાની આવડત, કરવાની ખૂબી. (૨) ચતુરાઈ, ચાતુર્ય, કૌશલ. (૩) બુદ્ધિ. (૪) યુક્તિ. (૫) જાદૂ, મોહિની (૬) કરવાની મજૂરી, કરવાનું મહેનતાણું
**કરામત** સ્ત્રી. [અર.] ચમત્કાર, અદ્ભુતપણું. (૨) ચતુરાઈ, ખૂબી. (૩) કળા, કસબ, કારીગરી. (૪) હિકમત, યુક્તિ
**કરામતી** વિ. [અર.] કરામત કરનારું, કરામતવાળું
**કરામલક-વત્** ક્રિ.વિ. [સં. कर + आमलक-वत्, હથેળીમાંના આંબળા જેવું] (લા.) તદ્દન સહેલું, સાવ સરળ. (૨) સ્પષ્ટ દેખાતું
**કરામા-ખેડુ** પું. [જુઓ 'કરામું' + 'ખેડુ.'] ભાગબટાઈ આપીને ખેતી કરતો ખેડૂત
**કરામા-સાંતી** વિ. [જુઓ 'કરામું' + 'સાંતી.'] જેની ઉપર વેરો નાખવામાં આવ્યો હોય-ભાગબટાઈના પ્રકારનો-તેવું (ખેતર કે ખેતી)
**કરામું** વિ. [સં. 'કર'(-વેરો) દ્વારા] ભાગબટાઈના રૂપમાં કે રોકડ વેરો આપવો પડતો હોય તેવું (ખેતર કે ખેતી)
**કરામો** પું. [જુઓ 'કરામું.'] બારખલી જમીન ખેડનારા પાસેથી લેવાતી રકમ. (૨) દરબારી ખેડૂત [ઓજાર
**કરાયું** ન કડાં વગેરે વાળવાનું સોનીનું લાકડાનું એક
**કરાર¹** પું. [અર.] આરામ, રોગથી છુટકારો, દુઃખની શાંતિ, સાતા. (૨) તહનામું, સંધિ, 'ટ્રીટી.' (૩) વાયદો, 'એગ્રીમેન્ટ', 'કૉન્ટ્રેક્ટ' [કે જમીન)
**કરાર²** વિ. કાંકરાવાળું (જમીન-તળ). (૨) ઢાળ પડતું (ખેતર
**કરાર-દાદ** સ્ત્રી. [અર. + ફા.] શાંતિ થવા માટે કરવામાં આવતી નજર
**કરાર-નામું** ન. [અર. + જુઓ 'નામું.'], **કરાર-પત્ર** પું. [અર. + સં., ન.] સંધિપત્ર. (૨) સાટા-ખત
**કરાર-બદલો** પું. [અર. + 'બદલો.'] થયેલા કરારમાં સુધારો વધારો એ, 'નૉવેશન'
**કરાર-ભંગ** (-ભઙ્ગ) પું. [અર. + સં.] કરારમાં કરેલી શરતોનો ભંગ કરવો એ, 'બ્રીચ ઑફ પૅક્ટ'
**કરાર-લેખ** પું. [અર. + સં.] જુઓ 'કરાર-નામું.'
**કરારવું** સ. ક્રિ [અર., તત્સમ ના. ધા.] કરાર કરવો, શરત કરવી, ઠરાવથી કબૂલાત આપવી
**કરાર-સમાપ્તિ** સ્ત્રી. [અર. + સં.] કોઈ પણ જાતનાં સોદા સંધિ કે વાયદાનો અંત, 'ટર્મિનેશન'
**કરારી¹** સ્ત્રી. [જુઓ 'કરાર¹' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય.] કરાર, શાંતિ, નિરાંત, નિશ્ચિંતતા
**કરારી²** વિ. [જુઓ 'કરાર²' + 'ઈ' ત. પ્ર.] કરારવાળું, શરતી. (૨) માલિકી માટે વાંધા વિનાનું. (૩) (લા.) દૃઢ, સ્થિર
**કરાલ(-ળ)** વિ. [સં.] ભયકારક, બિહામણું, વિકરાળ. (૨) ભયજનક ઊંચાઈવાળું. (૩) (લા.) મોટું, વિશાળ, પ્રચંડ
**કરાલ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કરાલ હોવાપણું
**કરાલંબ** (-લમ્બ) પું., -બન ન. [સં.] હાથનો ટેકો. (૨) સહાય, મદદ
**કરાલિકા, -ની** સ્ત્રી. [સં.] દુર્ગા દેવી
**કરાલિ(-ળિ)યો** પું. કુંભાર. (૨) ઊંટ, સાંઢિયો
**કરાલિંગન** (-લિઙ્ગન) ન. [સં.कर+ आ-लिङ्गन] હાથ મેળવવાની ક્રિયા, હસ્ત-મિલન
**કરાલી(-ળી)** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કરાલિકા.'
**કરાવવું, કરાવું** જુઓ 'કરવું'માં.
**કરાસોર** પું, શોર-બકોર, ઘોંઘાટ
**કરાસ્ફોટ** પું., -ટન ન. [સં. कर+आ-स्फोट,-टन] હાથ ઠોકવો એ, દ્વંદ્વયુદ્ધ કે કુસ્તી વખતે પાડવામાં આવતો પડકાર માટે તાળી યા ખભા ઠોકવા એ
**કરાહોલ(-ળ)** (-હોળ) પું. કોલાહલ, ઘોંઘાટ
**કરાહોળિયું** (-હોળિયું) વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કોલાહલ મચાવનારું, ધાંધલિયું
**કરાળ** જુઓ 'કરાલ.'
**કરાળિયો** જુઓ 'કરાલિયો.'
**કરાળી** જુઓ 'કરાલી.'
**કરાંગુલિ, -લી** (કરાઙ્ગુલિ, -લી) સ્ત્રી. [સં. कर + अङ्गुलि, -ली] હાથની તે તે આંગળી
**કરાંચ** પું. સુતારનો કંપાસ
**કરાંચી** સ્ત્રી. સુતારનું એક જાતનું ઓજાર, કરાંચ. (૨) પાકિસ્તાનના સિંધ પ્રાંતની રાજધાનીનું એ નામનું નગર, કરાચી. (સંજ્ઞા.) [કરાંજવું એ
**કરાંજ(-ઝ)** (-જ્ય, -ઝ્ય), -જ(-ઝ)ણ (-ણ્ય) સ્ત્રી. [રવા.]
**કરાંજ(-ઝ)વું** અ. ક્રિ. [રવા.] જુઓ 'કણઝવું.' (ખાસ કરી મળોત્સર્ગ ન થાય ત્યારે થવા એ ઊંહકારા કરવા.)
**કરાંટિયો** પું. મુસલમાન કુંભાર
**કરાંઠી(-ઢી)** જુઓ 'કરાંઠી.'
**કરાંઠું** જુઓ 'કરેઠું.'
**કરાંઠો** જુઓ 'કલાંઠો.' [કરાંઠી, કરાંઠું
**કરાંઠી** સ્ત્રી,, -ઠું ન. કપાસ તુવેર વગેરેની સૂકી દાંખળી,
**કરાંઠો** પું. [જુઓ 'કરાંઠી, -ઠું.'] કપાસ તુવેર વગેરેની સૂકી સાંઠીનો સાવરણો. (૨) હરકોઈ સાંઠીનો સાવરણો, કરાંટો ['કરમલો.'
**કરાંબલો** પું. [સં. करम्ब- + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ
**કરાંબુજ**(કરામ્બુજ) પું., ન. [સં. कर + अम्बुज न.] કરરૂપી કમળ, કમળ જેવો સુકોમળ હાથ, કર-કમલ
**કરિ-ગર્જિત** ન. [સં.] હાથીની ચીસ, સારસી
**કરિણી** સ્ત્રી. [સં.] હાથણી
**કરિ-દંત** (-દન્ત) પું. [સં.] હાથી-દાંત
**કરિ-પુચ્છ** ન. [સં.] હાથીનું પૂંછડું
**કરિ-પોત** ન. [સં.] હાથીનું બચ્ચું, મદનિયું
**કરિયાણું¹** ન. જુઓ 'કરિયાવર.'
**કરિયાણું²** ન. [મરા. કિરાણા, હિં. કેરાના] ગાંધીની દુકાને મળતો ઓસડ વસાણાં મસાલા વગેરે સામાન, ગાંધિયાટું
**કરિયાતું** ન. એક જાતની કડવી ઓષધિ ('કડુ કરિયાતું કલૂંજી' ત્રણે સાથે ઉકાળાય છે-ચોમાસુ તાવ માટે પીવા)

**કરિયાવર** પું. લગ્નમાં દીકરીને આપવામાં આવતી રોકડ તેમજ ગૃહોપયોગી વસ્તુઓ, દાયજો, દેજ, કરીજો, ‘ડાવરી’
**કરિયો** પું. એક જાતનો ગૂંદર
**કરિયોર** (-રય) સ્ત્રી. રખાત સ્ત્રી
**કરિ-રાજ, કરિ-વર** પું. [સં.] મોટો હાથી, ઉત્તમ હાથી
**કરિ-સ્કંધ** (-સ્કન્ધ) પું. [સં.] હાથીની કાંધ
**કરી**[1] પું. [સં.] હાથી
**કરી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ ‘કરવું’ + ગુ. ‘ઈ’ કૃ. પ્ર.] કરવા જેવો આચાર, વ્યવહાર
**કરી**[3] સ્ત્રી. ચરી, પરહેજી (માંદગીમાં ખાણી-પીણી ઉપરની ચોક્કસ મર્યાદા). (૨) (લા.) છૂટી, અણૂજો, અકતો
**કરી**[4] સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ
**કરી**[5] (૦ને) ના.યો., ક્રિ.વિ. [જુઓ ‘કરવું’ + ‘ઈ’ અ. ભૂ. કૃ. + જુઓ ‘ને’ (=અને).’ વડે, વતી, થી ત્રી. વિ. નાં ‘એ’ વાળાં પદો પછી ‘કરણ’નો અર્થ બતાવવા જૂ. ગુ. ના સમયથી પ્રયોજાય છે: ‘હાથે કરી, ૦ ને’ વગેરે) (૨) નામનું, નામથી, નામે
**કરીજો** પું. કરિયાવર, દાયજો, દેજ. (૨) શિરપાવ
**કરીતું** ન. એક જાતનું શાક
**કરી-દિન** પું. [જુઓ ‘કરી[3]’ + સં., પું., ન.] કામદારોને છૂટીનો દિવસ, અણૂજો, અકતો
**કરીને** જુઓ ‘કરી[5](૦ ને).’
**કરીનો** પું. [અર. કરીનહ્] દસ્તૂર, ધારો. (૨) ક્રમ. (૩) રીત, વ્યવહાર. (૪) હુક્કાનો કપડાથી લપેટેલો નીચલો ભાગ
**કરીમ** વિ. [અર.] દયાળુ. (૨) ઉદાર (પરમેશ્વર)
**કરીમી** સ્ત્રી. [અર.] દયા. (૨) ઉદારતા
**કરીર** પું. [સં.] કેરડાનું થૂંબું, કેરડાનું ઝાંખરું, કેરડો
**કરીંઢી** જુઓ ‘કરાંઢી.’
**કરુણ** વિ. [સં.] દયા ઉપજાવે તેવું. (૨) શોક ઉપજાવે તેવું. (૩) દીન, ગરીબ, રાંક. (૪) પું. આઠ રસોમાંનો એક રસ. (કાવ્ય.) [કે પ્રસંગ, ‘ટ્રૅજેડી’ (આ. બા.)
**કરુણ-કથા** સ્ત્રી. [સં.] પરિણામ દુઃખદ હોય તેવી, વાર્તા
**કરુણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કરુણપણું
**કરુણ-દંભી** (-દમ્ભી) વિ. [સં., પું.] કરુણનો દંભ કરનારું, રોતલ, ‘મેલો-ડ્રામૅટિક’ (લવંગિકા)
**કરુણ-પરિણામક** વિ. [સં.] કરુણતામાં પરિણમે તેવું, કરુણાંત, દુઃખાંત, ‘ટ્રૅજિક,’ ‘ટ્રૅજિકલ’ (ન. ભો.) (કાવ્ય-નાટક વગેરે) [તેવું (કાવ્ય વગેરે)
**કરુણ-પ્રધાન** વિ. [સં.] જેમાં કરુણ રસની મુખ્યતા છે
**કરુણ-પ્રશસ્તિ** સ્ત્રી., ન. [સં.] જેમાં કરુણ રસની અભિવ્યક્તિ સ્પષ્ટ છે તેવું કાવ્ય, શોક-ગીત ‘એલિજી’ (આ.બા.). (કાવ્ય.)
**કરુણભાવ-વાહી** વિ. [સં., પું.] કરુણતાથી ભરેલા અર્થવાળું
**કરુણ-રસ** પું. [સં.] કાવ્યશાસ્ત્રમાં નિરૂપિત આઠ મુખ્ય રસોમાંનો એક. (કાવ્ય.)
**કરુણરસાંત** (-રસાન્ત) વિ. [+ સં. अन्त] પરિણામ દુઃખદ હોય તેવાં (કથા નાટક વગેરે), ‘ટ્રૅજિક’ ‘ટ્રૅજિકલ’ (ગો. મા.) (કાવ્ય) વગેરે
**કરુણ-રસિક** વિ. [સં.] કરુણરસવાળું
**કરુણ-વિપ્રલંભ** (-લમ્ભ) પું. [સં.] શૃંગાર-રસના નાયક-નાયિકાના આ ભવના વિયોગનો નિરૂપક (બીજા ભવમાં સંયોગ થવાની આશાવાળો) રસ. (કાવ્ય.)
**કરુણ-હાસ્યમય** વિ. [સં.] હોય કરુણ-રસપૂર્ણ છતાં એમાં હાસ્યનો પ્રસંગ ઊભો થયો હોય તેવું, ‘ટ્રૅજિ-કૉમિક’ (ર. મ.)
**કરુણા** સ્ત્રી. [સં.] દયા, અનુકંપા, રહેમ. (૨) એ નામની એક વનસ્પતિ. [૦ આણવી, ૦ કરવી, ૦ લાવવી (રૂ.પ્ર.) રહેમ-નજર કરવી. ૦ આવવી (રૂ. પ્ર.) દયાવૃત્તિ થવી. ૦ મા(-માં)ગવી (રૂ. પ્ર.) દયાને માટે આજીજી કરવી]
**કરુણાઈ** સ્ત્રી. [સં. करुणा + ગુ. ‘આઈ’ સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કરુણા, કરુણાશ, દયાળુતા
**કરુણાકર** પું., વિ. [સં. करुणा + आकर પું.] કરુણાની ખાણ જેવું, કરુણા-પૂર્ણ
**કરુણા-જનક** વિ. [સં.] દયા ઉપજાવે તેવું, કરુણ
**કરુણાત્મ, ૦ક** વિ. [સં. करुणा + आत्मन्, ० क] કરુણાથી ભરેલું, કરુણા-મય [નજર, રહેમ-નજર
**કરુણા-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] કરુણાથી ભરેલ નજર, મહેરબાનીની
**કરુણા-નિધાન** ન., વિ. [સં., નં.], **કરુણા-નિધિ** પું. [સં.] કરુણાના સ્થાનરૂપ, કરુણા-સાગર, દયા-વૃત્તિથી પૂર્ણ
**કરુણાન્વિત** વિ. [સં. करुणा + अन्वित] કરુણામય, દયાળુ
**કરુણા-પાત્ર** ન., વિ. [સં., ન.] દયા ખાવા જેવું, દયા-પાત્ર (માણસ)
**કરુણા-પૂર્ણ** વિ. [સં.] કરુણાથી ભરેલું, દયામય, દયાળુ
**કરુણા-ભાવ** પું. [સં.] દયાની લાગણી, દયા-ભાવ
**કરુણામય** વિ. [સં.] કરુણા-પૂર્ણ, કરુણાત્મક, દયામય, અનુકંપામય, દયાળુ [દયાર્દ્ર, ખૂબ દયાળુ
**કરુણાર્દ્ર** વિ. [સં. करुणा + आर्द्र] કરુણાથી ભીંજાયેલું,
**કરુણાલુ(-ળુ)** વિ. [સં] દયાળુ, કરુણા-વંત
**કરુણાવલોકન** ન. [સં. करुणा + अव-लोकन] કરુણા-દૃષ્ટિ, દયા-દૃષ્ટિ, રહેમ-નજર
**કરુણાવંત** વિ. સં. करुणा + પ્રા. वंत (< સં. वत्-वान्)], **કરુણા-વાન** વિ. (સં. °वान् પું.] કરુણાવાળું, દયાળુ, કરુણાળુ [ત. પ્ર.] કરુણ-તા, કરુણ-ભાવ
**કરુણાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [સં. करुणा + ગુ. ‘આશ’ સ્વાર્થે
**કરુણા-શીલ** વિ. [સં.] કરુણા બતાવવાના સ્વભાવવાળું, દયાવૃત્તિવાળું
**કરુણા-સાગર, કરુણા-સિંધુ** (-સિન્ધુ) પું., વિ. [સં.] કરુણાથી છલોછલ ભરેલ, સંપૂર્ણ રીતે દયાળુ
**કરુણાળુ** જુઓ કરુણાલુ.’
**કરુણાંત** (કરુણાન્ત), ૦ક વિ. [સં. करुण + अन्त, ० क] જેના અંતભાગમાં કરુણરસ–પરિણામી દુઃખદ અંત આવ્યો હોય તેવું, ‘ટ્રૅજિક’ (કાવ્ય વગેરે)
**કરુણાંતિકા** (કરુણાન્તિકા) સ્ત્રી. [+ સં. इका પ્રત્યયથી ગુ. માં પ્રયુક્ત શબ્દ] કરુણાંત રચના, ‘ટ્રૅજેડી’. (કાવ્ય.)
**કરુણી** વિ. [સં., પું.] કરુણાવાળું, કરુણાળુ, દયાળુ, દયાવૃત્તિવાળું

**કરુણોત્પાદક** વિ. [સં. करुणा + उत्पादक] કરુણા-જનક
**કરુવરુ** ક્રિ. વિ. અભાવ અથવા તિરસ્કારથી ફટ ફટ કરાય એમ
**કરુડ-કરુડ** પું. [રવા.] ચાવતાં બરડ ચીજનો થતો અવાજ
**કુ-રૂપ** વિ. [સં. कुरूप], **૦ડું** વિ. [+ ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.], **કુ-રૂપી** વિ. [સં. कुरूपी પું. દ્વારા], **કુ-રૂપું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] કદરૂપું, બેડોળ, બદસૂરત
**કરૂમડા** સ્ત્રી. રેસાવાળી એક વનસ્પતિ
**કરૂરી** ન. [રવા.] ભયાનક અવાજ કરતું એક પક્ષી
**કરૂલા** સ્ત્રી. હાથ કે પગનાં સાંકળાં. (૨) બંગડી
**કરૂંચા** સ્ત્રી. એ નામનો એક છોડ, કુર્વંદા, પાકફલા, અલિંગા
**કરેક્ટ** વિ. [અં.] સાચું, ખરું, બરાબર
**કરેક્શન** ન. [અં.] ભૂલ-સુધારો
**કરેક્શન-સ્લિપ** સ્ત્રી. [અં.] ભૂલ-સુધારો સૂચવનારો નાનો કાગળ. (૨) શુદ્ધિ-પત્ર
**કરેઠું(-ઢું)**[1] ન. [સં. कर,-વેરો દ્વારા] ઉઘરાવીને અપાતી [વાર્ષિક ભેટ
**કરેઠું(-ઢું)**[2] ન. ઢોર વિયાયા પછી ઓર પડ્યા પહેલાંનું જાડું દૂધ, કરાંઠું, ખીરું, ખરેઠું. (૨) ઘીની અંદર રહેલી છાશ, આડું
**કરેટો(-ઠો,-ડો)** પું. રેંટિયાનો ઊભો થાંભલો
**કરેઠી**[1] સ્ત્રી. જુઓ 'કરાંઠી.'
**કરેઠી**[2] સ્ત્રી. સફેદ રેતી, કળોઠી, કઓઠી
**કરેઠું** જુઓ 'કરેઠું.'
**કરેઠો** જુઓ 'કરેટો.'
**કરેડા** પું., બ.વ. કપાસ પીલવાના લાકડાના ચરખામાં અંદર લાઠિયું અને લોઢાનો કણો રાખવામાં આવે છે તે ઊભાં બે લાકડાં
**કરેડી**[1] સ્ત્રી. એ નામનો એક છ સાત ફૂટ ઊંચો થતો છોડ
**કરેડી**[2] (કઃરેડી) સ્ત્રી. ફળિયાની સરહદ ઉપરની વંડી. (૨) પથ્થરની લખોટી
**કરેડું** વિ. ખરાબ સ્વાદવાળું, બેસ્વાદ
**કરેડો** જુઓ 'કરેટો.'
**કરેઢી** સ્ત્રી. ગઢની રાંગની અંદરની બાજુએ જેના ઉપર રહીને લડવૈયા શત્રુ ઉપર ગોળીબાર કરે તેવી ઊંચી કરી લીધેલી પાળ, કઠાણ
**કરેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'કણેર.'
**કરેણ-કાંબ** (કરેણ્ય-કાંબ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કરેણ' + 'કાંબ.'] કરેણના ઝાડની પાતળી સીધી ડાળી
**કરેણિયો** પું. બિહારી આંબાની એ નામની એક જાત
**કરેણુ** પું. [સં.] હાથી. (૨) સ્ત્રી. હાથણી, કરેણૂ
**કરેણું** ન [જુઓ 'કરેણ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] કરેણનું ફૂલ
**કરેણૂ** સ્ત્રી. [સં.] કરેણુ, હાથણી
**કરેપ(-બ)** પું. એક જાતનું ચિનાઈ વણાટનું રેશમી કાપડ. (૨) ચિનાઈ સાડી
**કરેબી** સ્ત્રી. રકાબી
**કરેરડો** પું. જુઓ 'કોરડો.'
**કરેરાટ** પું. [રવા.] રો-કકળ, ભારે રડારડ
**કરેરી** સ્ત્રી. [રવા.] કારમી ચીસ
**કરેલ**[1] પું. આંબાની એક જાત [પ્રકારની જાત
**કરેલ**[2] (-લ્ય) સ્ત્રી. માછલીની એક સુંદર અને ચકચકિત
**કરેલડ,કરેલિયો** પું. ઊંટ, સાંઢિયો
**કરેલી** સ્ત્રી. અરડૂસાની જાતનો એક છોડ, કટસરૈયો
**કરેલું** ન. એક જાતનું મગદળિયું (વ્યાયામ માટેનું નાનું મગદળ). (વ્યાયામ.)
**કરેવાન** ન. દરિયા-કિનારે ઊગતું એક જાતનું ઝાડ
**કરેળી** સ્ત્રી. [રવા.] મોટેથી રો-કકળ કરવી એ. (૨) (લા.) ક્રોધ, ક્રોધની ઝાળ
**કરેંજ** સ્ત્રી. જુઓ 'કણજી.'
**કરેંઢિયું** જુઓ 'કરંઢિયું.'
**કરૈયું**[1] (કઃરૈયું) ન. [જુઓ 'કરો[1]' + ગુ. 'ઐયું' ત. પ્ર.] ઘરના છાપરા નીચેનો કરાનું ઢાળ પડતું ચણતર
**કરૈયું**[2] ન. સોનીનું એક ઓજાર [શેરડું
**કરો**[1] પું. [સં. करक- > પ્રા. करअ-] ઠરેલા પાણીનું ઘન
**કરો**[2] પું. મરેલાના કાનમાં મૂકવામાં આવતી પ્રાણપોક
**કરો**[3] (કઃરો) પું. છાપરા ઘાટના મકાનની બંને પડખાની ઢાળ-ઉતાર ચણતરવાળી દીવાલ
**કરોઈ**[1] સ્ત્રી. ઢોરની છાતી નીચેનું હાડકું
**કરોઈ**[2]**(-યું)** જુઓ 'કળોઈ.'
**કરોચલી(-ળી)** જુઓ 'કરચલી.'
**કરોટિ(-ટી)** સ્ત્રી. [સં.] ખોપરી
**કરોટિ(-ટી)-તલ(-ળ)** ન. [સં.] ખોપરીની નીચલી બાજુ
**કરોટિ(-ટી)-પક્ષ** પું. [સં.] ખોપરીનું પડખું
**કરોટિ(-ટી)-પટલ(-ળ)** ન. [સં.] ખોપરીનું ઢાંકણ
**કરોટિ(-ટી)-પીઠ** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'પીઠ.[2]'] માથાનો પાછલો ભાગ
**કરોટિ(-ટી)-ભૂમિ** સ્ત્રી. [સં.] ખોપરીનો નીચલો દસ હાડકાંનો ખરબચડો ભાગ (જેના આધારે મગજ રહેલું છે.)
**કરોટિ(-ટી)-ભૂમિતલ(-ળ)** ન. [સં.] કરોટિ-ભૂમિની નીચલી સપાટી [પડખું, પાર્શ્વ. (૨) બાધા, અગડ, વ્રત
**કરોડ(-ડ્ય), -ડી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] પાસું,
**કરોઠું**[1] ન. [સં. कर-पृष्ठक- > પ્રા. कर-उट्ठअ] લાગો, કર. (૨) પરંપરાથી ચાલતો આવતો રિવાજ કે વ્રત
**કરોઠું**[2] વિ. વાંકું, આડું, રાંઢું
**કરો(-લો)ઠું**[3] ન. રાડું, સાંઠો
**કરોડ**[1] સ્ત્રી. [સં. क्रोड પું.] બરડાનું ઊભું મણકાઓવાળું હાડકું, 'બૅક-બોન' (આ. બા.) (જેમાં કરોડ-રજ્જુથી ૨૪ મણકા ઝલાયેલા રહે છે.)
**કરોડ**[2] વિ. [સં. कोटि > પ્રા. कोडि સ્ત્રી.] સો લાખ
**કરોડ-ખૂખ** વિ., પું. જૂઠાબોલો માણસ
**કરોડ-ગીરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કરોડ[2]' + ફા. પ્રત્યય] કરોડ રૂપિયાની માલિકી
**કરોડ-નળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કરોડ[1]' + 'નળી.'] કરોડના મણકાઓ વચ્ચેનો કરોડ-રજ્જુ રહે છે તે પોલો નળીના આકારનો ભાગ

**કરોડ-પતિ** પું. [જુઓ 'કરોડ[૨]' + સં.] કરોડ રૂપિયાની આસામી, કોટયધિપતિ, કરોડાધિપતિ

**કરોડ-રજ્જુ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કરોડ[૧]' + સં.] કરોડના મણકાઓના પોલાણમાં માથાથી પૂંઠ સુધી રહેલો સ્નાયુ, કરોડના જ્ઞાનતંતુનું દોરડું [મણકાઓનો બનેલ દંડ

**કરોડ-સ્તંભ** (-સ્તમ્ભ) પું. [જુઓ 'કરોડ[૧]' + સં.] કરોડના

**કરોડાધિપતિ** પું. [જુઓ 'કરોડ[૨]' + સં. अधि-पति] જુઓ 'કરોડ-પતિ.' [રૂપિયા સુધીની સંખ્યાવાળું

**કરોડાવધિ** વિ. [જુઓ 'કરોડ[૨]' + સં. अवधि] કરોડ

**કરોડી** વિ., પું. [સં. कर દ્વારા] કર ઉઘરાવનાર

**કરોત્તાનની** સ્ત્રી. [સં. कर + उत्ताननी ] હાથને ઊંધા-ચત્તો કરવાની અનુકૂળતા આપતી માંસપેશી

**કરોફર** પું. બદબદો

**કરોયું** જુઓ 'કળોઈ.'

**કરોરું** ન. ભેંસના હડા પાસે ઝૂલતી ચામડી

**કરોલ(-ળ)[૧]** પું. [તુર્કી. કરાવલ્] ઘોડેસવાર બંદૂક સવાર. (૨) વનનું રક્ષણ કરનાર ચોકીદાર

**કરોલ(-ળ)[૨]** પું., લો પું. [+ગુ. 'ઉ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] રીંછ, ભાલુ

**કરોળ[૧-૨]** જુઓ 'કરોલ.[૧-૨]'

**કરોળિય(-યે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કરોળિયો[૧]' + ગુ. 'અ(-એ)ણ' પ્ર.] કરોળિયાની માદા

**કરોળિયો[૧]** પું. [સં. कौलिक = વણનાર; > દે. પ્રા. कोलिअ-ઊર્ણનાભિ] મુખની લાળના તંતુઓથી જાળું બાંધનારું તેમ ભીંત વગેરે ઉપર ઝીણા સફેદ પડનું રહેવાનું સ્થાન બનાવનારું જંતુ, ઊર્ણનાભિ. (૨) એ નામની એક વનસ્પતિ. (૩) (લા.) ખોરાકની કે લોહીની વિક્રિયાથી મોઢા ઉપર તેમજ શરીરમાં ચામડી ઉપર દેખાતા ભૂખરા ચાંદલા કે ચકરો (આ 'કરોળિયા' બ. વ.નો પ્રયોગ સામાન્ય)

**કરોળિયો[૨]** પું. એ નામની એક વનસ્પતિ

**કરોળિયો[૩]** જુઓ 'કરાળિયો.' [સવારનો હલ્લો

**કરોળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કરોળ[૧]' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] બંદૂક-

**કરોંઠી** જુઓ 'કરાંઠી.'

**કરૈંટ** સ્ત્રી. એકનો પક્ષ

**કરૌંદા** પું., બ.વ. જુઓ 'કરૌંદો(૨).'

**કરૌંદો** પું. ડૂંડા ઉપર ઊગતી નાની ગોળ કઠણ કોથળી. (૨) ધાણા (બ.વ.માં 'કરૌંદા' તરીકે)

**કર્ક** પું. [સં.] કડચલો. (૨) ભારતીય જ્યોતિષમાં ચોથી રાશિ, કડચલાના આકારનો આકાશીય તારાસમૂહ. (જ્યો., ખગોળ.)

**કર્ક-ચતુર્થી** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કરવડા-ચોથ.' (સંજ્ઞા.)

**કર્ક-જાતીય** વિ. [સં.] કડચલાના વર્ગનું કઠણ કોચલાવાળું (હરકોઈ પ્રાણી)

**કર્કટિકા, કર્કટી** સ્ત્રી. [સં.] કાકડીનો વેલો અને એનાં ફળ ('સુરતી કાકડી' ને 'આરિયાં' બે જાત)

**કર્કટી-વ્રત** ન. [સં.] કર્ક-સંક્રાંતિ બેસતાં શ્રાવણ માસમાં કરવામાં આવતું સ્ત્રીઓનું એક વ્રત. (સંજ્ઞા)

**કર્કણી** સ્ત્રી. દ્રાક્ષના વાવેતરમાં નડતરરૂપ બનતો એક સુંદર છોડ [શીય તારાઓનું ઝૂમખું. (ખગોળ.)

**કર્ક-મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ,-ળ) ન. [સં.] કર્ક રાશિના આકા-

**કર્ક-રાશિ** સ્ત્રી. [સં., પું.] આકાશીય બાર રાશિઓમાંથી ચોથી રાશિ, કર્ક-મંડલ. (જ્યો., ખગોળ.)

**કર્કરી** સ્ત્રી. નાળચાવાળું પાણી છાંટવાનું વાસણ

**કર્ક-રેખા** સ્ત્રી. [સં.] વિષુવવૃત્તની ઉત્તરે કે દક્ષિણે ૨૩° ૨૭'ના અંશ ઉપર આવેલી રેખા. (ખગોળ.)

**કર્ક-વર્તુલ(-ળ)** ન. [સં.] જુઓ 'કર્ક-મંડલ.'

**કર્ક-વૃત્ત** ન. [સં.] વિષુવવૃત્તથી ઉત્તરે વિષુવવૃત્તને સમાંતર ક્રાંતિવૃત્તના ઉત્તરાયણ બિંદુમાં પસાર થાય તે ગોળ, કર્ક-રાશિનું વર્તુલ, 'ટ્રૉપિક ઑફ કૅન્સર.' (ખગોળ.)

**કર્કશ** વિ. [સં.] આકરું, કઠોર. (૨) ખરબચડું. (૩) તીખા આકરા અવાજવાળું, 'કૅકોફોનસ'. (૪) (લા.) નિર્દય, ક્રૂર, ઘાતકી. (૫) કડવાબોલું

**કર્કશ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કર્કશ હોવાપણું

**કર્કશા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] (લા.) કંકાસ કરનારી, કંકાસિયણ, કજિયાખોર સ્ત્રી, વઢકણી સ્ત્રી

**કર્કંધુ** (કર્કન્ધુ) સ્ત્રી. [સં.] કર્કંધૂ, બોરડી. (૨) ન. બોર

**કર્કંધૂ** (કર્કન્ધૂ) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કર્કંધુ(૧).'

**કર્ણ** પું. [સં.] કાન. (૨) સુકાન. (૩) મંદિરની બેઠક ઉપરનો પ્રતિભદ્રની નજીકનો ખૂણાવાળો પાણો. (સ્થાપત્ય.) (૪) પંચાંગમાં બવ બાલવ વગેરે તે તે સંજ્ઞા. (જ્યો.) (૫) કાટખૂણ ત્રિકોણની કાટખૂણા સામેની રેખા. (ગ.) (૬) ભુજના અંતથી કોટિ સુધીની રેખા. (ગ.) (૭) ચાર કે વધારે બાજુવાળી આકૃતિમાં બે સામસામેના છેડાને જોડનારી રેખા. (ગ.) (૮) ભારતીય લિપિમાં 'આ' સ્વર બતાવનાર દંડ, કાનો (બ્રાહ્મી લિપિમાં એ વર્ણની જમણી બાજુ ઉપર કાટખૂણે નાની રેખા તરીકે થતો તેથી 'કર્ણ'). (૯) પાંડવ-કૌરવના યુગનો કુંતીનો કૌમાર અવસ્થામાં સૂર્યથી થયેલો કહેવાયેલો દુર્યોધને બનાવેલો અંગ દેશનો રાજા. (સંજ્ઞા.) (૧૦) ચૌલુક્યરાજ સિદ્ધરાજ જયસિંહનો રાજવી પિતા. (સંજ્ઞા.) (૧૧) છેલ્લો વાઘેલો રાજા (પાટણનો) કર્ણદેવ. (સંજ્ઞા.)

**કર્ણ-કઠોર, કર્ણ-કટુ, કર્ણ-કર્કશ** વિ. [સં.] સાંભળતાં કાનને આકરું લાગે તેવું, 'કૅકોફોનસ,' 'હાર્શ' 

**કર્ણ-કુહર** ન. [સં.] કાનનું છિદ્ર ['કુંડળ' નામનું ઘરેણું

**કર્ણ-કુંડલ(-ળ)** (-કુણ્ડલ,-ળ) ન. [સં.] કાનમાં પહેરવાનું

**કર્ણ-કોટર** ન. [સં.] કાનનું છિદ્ર, કાન-સર

**કર્ણ-કોલાહલ** પું. [સં.] કલબલાટ, ઘોંઘાટ

**કર્ણ-કૌતુક** ન. [સં.] કાને સાંભળતાં થાય તે વિસ્મય. (૨) વિ. કાનને વિસ્મય કરાવે તેવું

**કર્ણ-ક્ષત** ન. [સં.] કાનમાં પડેલું ઘારું, કાનનો સડો

**કર્ણ-ગમ્ય, કર્ણ-ગોચર** વિ. [સં.] (લા.) કાનથી સાંભળી શકાય તેવું

**કર્ણ-છિદ્ર** ન. [સં.] જુઓ 'કર્ણ-કુહર.'

**કર્ણ-ચ્છેદ** પું. [સં.] કાન કાપવાની ક્રિયા. (૨) કાન વીંધવાની ક્રિયા

**કર્ણ-તોડ** વિ. [સં. + જુઓ 'તોડવું.'] કાન તોડી નાખે-

બહેરા થઈ જવાય તેવું (સાંભળવાનું), કાન ફાડી નાખે તેવું

**કર્ણ-ત્રિભુજ** પું. [સં.] કોઈ પણ આકૃતિના કર્ણ દોરવાથી બનતો ત્રિકોણ. (ગ.)

**કર્ણ-દોષ** પું [સં.] સાંભળવામાં થયેલી ગેર-સમઝ, કાનનો દોષ

**કર્ણ-દ્વાર** ન. [સં.] કાનના છિદ્રનું મોઢું

**કર્ણ-ધાર** વિ., પું. [સં.] સુકાની. (૨) (લા.) અગ્રણી, નેતા, નાયક, અગ્રેસર

**કર્ણ-નળી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'નળી.'] કાનની નળી, કાનના છિદ્રનો ભાગ, સરક. (૨) કાનથી દર્દીને તપાસવાની ડૉક્ટરની નળી, 'સ્ટેથોસ્કોપ'

**કર્ણ-પટલ** ન. [સં.] કાનનો પડદો

**કર્ણ-પત્ર** ન. [સં.] કાનનું એક ઘરેણું, પાંદડી

**કર્ણ-પથ** પું. [સં.] કાનમાંનો છિદ્રરૂપ માર્ગ

**કર્ણ-પરીક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] સાંભળીને કરવામાં આવતી કસોટી

**કર્ણ-પાક** પું. [સં.] કાનની સરક પાકી જવાનો રોગ

**કર્ણ-પિશાચ** પું. [સં.] મંત્રથી વશ થતું એક કાલ્પનિક ભૂત. (૨) (લા.) કાન-ભંભેરણી. (૩) અફવા, ગપાટો, લોકવાયકા

**કર્ણ-પિશાચી**[1] વિ., પું. [સં., પું.] એવા કાલ્પનિક પિશાચના કહેવા ઉપરથી જવાબ આપનાર ગણાતો જોશી

**કર્ણ-પિશાચી**[2] સ્ત્રી. [સં.] એક કાલ્પનિક દેવી

**કર્ણ-પુટ** પું [સં.] કાનનો દાબડો, બંને કાનનો સમૂહ

**કર્ણ-પુષ્પ** ન. [સં.] કાનમાં ખોસેલું ફૂલ. (૨) ફૂલના આકારનું કાનનું ઘરેણું, ફૂલ

**કર્ણ-પૂર** ન. [સં.] કાનનું એક ઘરેણું

**કર્ણ-પ્રદેશ** પું. [સં.] કાનની આસપાસનો ભાગ, લમણું

**કર્ણ-પ્રિય** વિ. [સં.] સાંભળવું ગમે તેવું, શ્રવણીય

**કર્ણ-ફૂલ** ન. [સં. + જુઓ 'ફૂલ.'] જુઓ 'કર્ણ-પુષ્પ.'

**કર્ણ-બંધન** (-બન્ધન) ન. [સં.] કાને બાંધવાનું વસ્ત્ર, કાનનો પટો

**કર્ણ-બિલ** ન. [સં.] જુઓ 'કર્ણ-કુહર.' (૨) (લા.) માત્ર કાનનાં કાણાં ખરાં—સાંભળવાની ક્રિયાનો અભાવ

**કર્ણ-ભૂષણ** ન. [સં.] કાનનું તે તે ઘરેણું

**કર્ણ-ભેદી** વિ. [સં., પું.] કાન ફાડી નાખે તેવું, આકરું, કર્કશ

**કર્ણ-મધુર** વિ. [સં.] સાંભળવું ખૂબ ગમે તેવું, કર્ણ-પ્રિય

**કર્ણ-મલ(-ળ)** પું. [સં.] કાનનો મેલ

**કર્ણ-માધુર્ય** ન. [સં.] કાનને સાંભળવું ગમે તેવી સ્થિતિ

**કર્ણ-મૂલ(-ળ)** ન. [સં.] કાનના મૂળ આગળનો ભાગ

**કર્ણરક્ત-સ્રાવ** પું. [સં.] કાનમાંથી લોહીનું ચાલ્યું જવું એ. (૨) એવો એ રોગ [પ્રક્રિયાનો ખ્યાલ આપતું શાસ્ત્ર

**કર્ણરચના-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] કાનની કુદરતે કરેલી રચનાની

**કર્ણ-રસિક** વિ. [સં] સાંભળતાં રસનો અનુભવ થાય તેવું (ગીત વગેરે). (૨) સાંભળવામાં રસ લેનારું

**કર્ણ-રંધ્ર** (-રન્ધ્ર) ન. [સં.] જુઓ 'કર્ણ-કુહર.'

**કર્ણ-રેખા(-ષા)** સ્ત્રી. [સં.] કાટખૂણ ત્રિકોણમાં કાટખૂણાની સામેની બાજુ. (ગ.). (૨) કાટખૂણ ચોખૂણના સામસામેના ખૂણાનાં શિરોબિંદુઓને સાંધનારી સીધી લીટી. (ગ.)

**કર્ણ-રોગ** પું. [સં.] કાનને લગતા વ્યાધિઓનો તે તે વ્યાધિ

**કર્ણરોગ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] કાનના રોગોની વિચારણા અને એના ઉપાયોનો ખ્યાલ આપતું શાસ્ત્ર [ખાસાપીસી

**કર્ણ-લઘુતા** સ્ત્રી. [સં.] ટૂંકા કાન હોવાપણું. (૨) (લા.)

**કર્ણ-લીટી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'લીટી.'] જુઓ 'કર્ણ-રેખા.'

**કર્ણવિટ-કુંડ** (-કુણ્ડ) પું. [સં.] યમલોકમાંનું કહેવાતું એક નરક. (સંજ્ઞા.)

**કર્ણ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] કાનની ભૌતિક રચના તેમજ રોગો અને એના ઉપચારોનો ખ્યાલ આપતું શાસ્ત્ર [નિષ્ણાત

**કર્ણવિદ્યા-વિશારદ** વિ. [સં.] કર્ણવિદ્યાનું જ્ઞાન ધરાવનાર

**કર્ણ-વિદ્રધિ** પું. [સં.] કાનમાં થતો એક રોગ

**કર્ણ-વિવર** ન. [સં.] જુઓ 'કર્ણ-કુહર.'

**કર્ણ-વીક્ષણ-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] કાનના છિદ્રમાં એની સ્થિતિ વગેરે જોવાનું ઓજાર

**કર્ણ-વેધ** પું., -ધન ન. [સં.] કાન વીંધવાની ક્રિયા

**કર્ણ-વેધનિકા, કર્ણ-વેધની** સ્ત્રી. [સં.] કાન વીંધવાની સોય

**કર્ણવેધ-સંસ્કાર** (-સંસ્કાર) પું. [સં.] બાળકનો કાન વીંધવાનો હિંદુ ધાર્મિક વિધિ

**કર્ણ-વેધી** વિ. [સં., પું.] (લા.) કાનને સાંભળવું કડવું લાગે તેવું

**કર્ણ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કાનથી સાંભળવાની શક્તિ

**કર્ણ-શંખ** (-શઙ્ખ) [સં.] આભૂષણ તરીકે હાથીના કાનમાં પહેરવામાં આવતો શંખ

**કર્ણ-શૂલ(-ળ)** ન. [સં.] કાનમાં થતો ચસકાનો રોગ

**કર્ણ-શોફ** પું. [સં.] કાનમાં થતો સોજો

**કર્ણ-સુખ** ન. [સં.] સાંભળવાથી થતું સુખ. (૨) વિ. સાંભળવાથી સુખ આપનારું [એવો રોગ

**કર્ણ-સ્રાવ** પું. [સં.] કાનમાંથી પરુ ચાલી આવવાં એ. (૨)

**કર્ણ-હીન** વિ. [સં.] કાન વિનાનું, બોચું. (૨) (લા.) બહેરું. (૩) બીજાના કહેવાથી ભરમાઈ જનારું

**કર્ણાકર્ણિ** ક્રિ. વિ. [સં.] એક કાનેથી બીજે કાન જાય એમ

**કર્ણાકર્ણી** સ્ત્રી. [સં. कर्ण,-દ્વિર્ભાવ, + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] (લા.) એક કાનેથી બીજા કાને જવાની ક્રિયા, ખાસાપીસી

**કર્ણાઘાત** પું. [સં. कर्ण + आ-घात] (લા.) કાનને અપ્રિય લાગે તેવી વાત સાંભળવી એ [તતૂડું

**કર્ણાટ**[1] ન. [સં.] કાનના આકારનું એક વાજિંત્ર, રણશિંગું,

**કર્ણાટ,**[2] ૦ ક ન. [સં.] મૈસૂર અને બેંગ્લોરનો વિશાળ પ્રદેશ, કન્નડ દેશ, કાનડા દેશ. (સંજ્ઞા.)

**કર્ણાટકી**[1] વિ. [સં.] કર્ણાટક દેશને લગતું

**કર્ણાટકી,**[2] **કર્ણાટી** સ્ત્રી. [સં.] કાન્હરો રાગ—એ નામની એક રાગિણી. (સંગીત.)

**કર્ણામૃત** ન. સં. [कर्ण + अमृत] (લા.) કાનને પ્રિય અને સંતોષપ્રદ લાગે તેવી વાત

**કર્ણાર્બુદ** પું. [સં. + अर्बुद] કાનમાં થતો ગાંઠ થવાનો રોગ

**કર્ણાર્શ** પું. [સં. + अर्शस् न] કાનમાં થતો મસાનો રોગ

**કર્ણાલંકાર** (-લઙ્કાર) પું. [સં. + अलंकार] કર્ણભૂષણ

**કર્ણાવતી** સ્ત્રી. [સંસ્કૃતાભાસી; ચૌલુક્યરાજ સિદ્ધરાજ જયસિંહના પિતા 'કર્ણદેવ' સોલંકીના નામ ઉપરથી 'અમરાવતી' 'દર્ભાવતી'ના સાદૃશ્યે] અમદાવાદના કોટની દક્ષિણ બાજુએ જમાલપુર સહિતના બહેરામપુરા (કેલિકો મિલ) સુધીના-

જૂના અસાવળના પશ્ચિમના એક ભાગ ઉપર કર્ણદેવે વસાવેલી નગરી. (સંજ્ઞા.)
**કર્ણાશ્મ** પું. [સં. + સં. अश्मा (< अश्मन्)] કાનમાં થતો પથરીના પ્રકારનો ગઠ્ઠો. (૨) માછલાં અને એવાં પ્રાણીઓમાં એવો પથ્થર જેવો ગઠ્ઠો
**કર્ણાસ્થિ** ન. [સં. + સં. अस्थि] કાનનું હાડકું
**કર્ણિક** પું. [સં.] વહાણનો સુકાની
**કર્ણિકા** સ્ત્રી. [સં.] બીજ-કોશ, કળી. (૨) હાથીની સૂંઢની અણી. (૩) હથેળીમાંની વચલી આંગળી. (૪) લેખણ, કલમ
**કર્ણિકાકાર** પું., **કર્ણિકાકૃતિ** સ્ત્રી. [સં. + आकार, आकृति] કળીનો ઘાટ, ડોડાનો આકાર. (૨) વિ. ડોડાના આકારનું
**કર્ણિકાર** પું., ન. [સં., પું.] ગરમાળાનું ઝાડ
**કર્ણિની** સ્ત્રી. [સં.] યોનિમાં નાની નાની ગ્રંથિ થવાનો એક રોગ
**કર્ણેંદ્રિય** (કર્ણેન્દ્રિય) સ્ત્રી. [સં. कर्ण + इन्द्रिय ન.] કાનની ઇંદ્રિય, શ્રવણેંદ્રિય
**કર્ણોચ્છેદ** પું. [સં. + उच्छेद] કાન કાપી નાખવા એ
**કર્ણોત્તંસ** (-ત્તંસ) પું. [સં. + उत्तंस] કાનનું એક ઘરેણું
**કર્ણોત્પલ** ન. [સં. + उत्पल] કાનમાં ભરાવવામાં આવતું કમળ-પુષ્પ
**કર્ણોપકર્ણ, -ર્ણિ** ક્રિ. વિ. [સં. कर्ण + उप-कर्ण] એક કાનેથી બીજે કાને, કર્ણાકર્ણિ. (૨) પેઢી દર પેઢી સંભળાતું આવે એમ
**કર્ણોપકર્ણિકા** સ્ત્રી. [સં. कर्ण + उपकर्णिका– નવો બનાવેલો શબ્દ] એક કાનેથી બીજે કાને પહોંચેલી વાત, લોકવાયકા, ઊડતી સાંભળેલી હકીકત. (૨) ગપ
**કર્તક** વિ. [સં.] કાપવાનું કે વેતરવાનું કામ કરનાર, 'કટર'
**કર્તરિ** વિ. [સં. कर्तृનું સા. વિ., એ. વ. = 'કર્તામાં' 'કર્તાને વિશે'] કર્તાના અર્થનો બોધ કરતું ('પ્રયોગ'નું વિશેષણ) (વ્યા.)
**કર્તરિકા** સ્ત્રી. [સં.] કાપવાનું સાધન, કાતર, કાતરણી
**કર્તરિ-પ્રયોગ** પું. [સં.] જે વાક્યમાં ક્રિયાનો ક્રિયાનાથ કર્તા હોય તેવો પ્રયોગ. (વ્યા.)
**કર્તરિ-ષષ્ઠી** સ્ત્રી. [સં.] વિશેષણાત્મક કૃદંતોનો કર્તા છઠ્ઠી વિભક્તિના અનુગવાળું રૂપ ધારણ કરે એવો પ્રયોગ (જેમકે 'મારું કરેલું' 'મારું માનીતું' વગેરે). (વ્યા.)
**કર્તરી** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કર્તરિકા.' [(૩) ધર્મ, ફરજ
**કર્તવ્ય** વિ. [સં.] કરવા–કરાવા યોગ્ય. (૨) ન. કામ, કૃત્ય.
**કર્તવ્ય-ક્ષેત્ર** ન. [સં.] કામ કરવાનો પ્રદેશ-વિસ્તાર, કાર્ય-ક્ષેત્ર
**કર્તવ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] કર્તવ્ય-બુદ્ધિ, ફરજનું ભાન
**કર્તવ્ય-દ્રોહ** પું. [સં.] ફરજનો ભંગ કરવાપણું
**કર્તવ્ય-ધુરા** સ્ત્રી. [સં.] કામની ધોંસરી, કામનો ભાર ઉઠાવવાપણું
**કર્તવ્ય-નિશ્ચય** પું. [સં.] કામ કરવું જ છે–ફરજ જ છે–એ પ્રકારની દૃઢતા [વળગી રહેનારું, કર્તવ્ય-પરાયણ
**કર્તવ્યનિષ્ઠ** વિ. [સં. + निष्ठा, બ. વ્રી.] પોતાની ફરજને
**કર્તવ્યનિષ્ઠ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કર્તવ્યનિષ્ઠ હોવાપણું
**કર્તવ્ય-નિષ્ઠા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કર્તવ્ય-નિશ્ચય.'
**કર્તવ્ય-પરાયણ** વિ. [સં.] ફરજ બજાવવામાં તત્પર, કર્તવ્યનિષ્ઠ
**કર્તવ્યપરાયણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કર્તવ્યનિષ્ઠ-તા'
**કર્તવ્ય-પાલન** ન. [સં.] ફરજ બજાવવી એ, ફરજને વળગી રહેવાપણું
**કર્તવ્ય-પ્રદેશ** પું. [સં.] જુઓ 'કર્તવ્ય-ક્ષેત્ર.'
**કર્તવ્ય-બંધન** (-બન્ધન) ન. [સં.] ફરજ બજાવવાની જ છે એવી હૃદયને બંધણી, ફરજનું બંધન
**કર્તવ્ય-બુદ્ધિ** સ્ત્રી., **કર્તવ્ય-ભાન** ન. [સં.] ફરજ બજાવવાની છે એવી સમઝ અને પ્રતીતિ
**કર્તવ્ય-ભાવના** સ્ત્રી. [સં.] ફરજ બજાવવાની હૃદયની લગની
**કર્તવ્ય-ભૂખ્યું** વિ. [સં. + જુઓ 'ભૂખ્યું.'] (લા.) ફરજ બજાવવાને આતુર
**કર્તવ્ય-ભૂમિતિ** સ્ત્રી. [સં.] તત્ત્વરૂપે કાંઈ સિદ્ધ કરવાનું ન હોય તેવી સીધી ભૂમિતિ, 'પ્રૅક્ટિકલ જ્યોમેટ્રી'
**કર્તવ્ય-ભ્રષ્ટ** વિ. [સં.] ફરજ ચૂકી ગયેલું, ધર્મ-ભ્રષ્ટ
**કર્તવ્યભ્રષ્ટ-તા** સ્ત્રી., **કર્તવ્ય-ભ્રંશ** (-ભ્રંશ) પું. [સં.] ફરજ બજાવવામાંથી છટકી જવું એ, ફરજ અદા ન કરવાપણું
**કર્તવ્ય-મૂઢ** વિ. [સં.] પોતાની શી ફરજ છે એનો ખ્યાલ ગુમાવી બેઠેલું, ગભરાટ કે એવા કારણે કાંઈ ન કરી શકે એવી સ્થિતિમાં મુકાયેલું
**કર્તવ્ય-રત, કર્તવ્ય-લીન** વિ. [સં.] પોતાની ફરજ બજાવવામાં લાગી રહેલું [માંથી અરુચિપૂર્વક દૂર રહેતું
**કર્તવ્ય-વિમુખ** વિ. [સં.] પોતાને બજાવવાની ફરજ બજાવવા-
**કર્તવ્યવિમુખ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કર્તવ્ય વિમુખપણું, ફરજની ઉપેક્ષા, 'ડિરેલિક્શન ઑફ ડયૂટી'
**કર્તવ્ય-વિમૂઢ** વિ. [સં.] જુઓ 'કર્તવ્ય-મૂઢ.'
**કર્તવ્ય-વિષયક** વિ. [સં.] કર્તવ્ય–ફરજને લગતું
**કર્તવ્ય-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] ધર્મશાસ્ત્ર, 'ડિઑન્ટૉલૉજી'
**કર્તવ્ય-શીલ** વિ. [સં.] ફરજ બજાવવામાં સતત લાગી રહેલું
**કર્તવ્યશીલ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કર્તવ્યશીલ હોવાપણું [આળસુ
**કર્તવ્ય-શૂન્ય** વિ. [સં.] ફરજનો ખ્યાલ જ નથી તેવું. (૨)
**કર્તવ્યશૂન્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] કર્તવ્ય-શૂન્ય હોવાપણું. (૨) આળસ
**કર્તવ્યાકર્તવ્ય** ન. [સં + સં. अ-कर्तव्य] કરવા યોગ્ય અને ન કરવા યોગ્યનો ખ્યાલ [વળેલું
**કર્તવ્યાભિમુખ** વિ. [સં. + अभि-मुख] ફરજ બજાવવા તરફ
**કર્તવ્યેચ્છા** સ્ત્રી. [સં. + इच्छा] કામ કરવાની–ફરજ બજાવવાની મરજી
**કર્તા** વિ., પું. [સં.] કરનાર, રચનાર, ઉત્પાદક. (૨) વાક્યમાં ક્રિયાનો કરનાર, જેનાથી ક્રિયાના કરનારનો અર્થ પકડાય છે તે, 'એજન્ટ' (કર્તરિ પ્રયોગમાં કર્તા પ. વિ. મા, કર્મણિ પ્રયોગમાં કર્તા સંસ્કૃતાનુસારી પરંપરામાં ત્રી. વિ. માં અને નવી કર્મણિ રચનામાં પાં. વિ. ના અર્થના 'થી' અનુગથી; આ ઉપરાંત પ્રયોગ પ્રમાણે જુદી જુદી વિભક્તિઓના અનુગો સાથે પણ આવે છે.) (વ્યા).
**કર્તા-કારયિતા** વિ. [સં., પું] કરનાર અને કરાવનાર
**કર્તા-ધર્તા** વિ. [સં., પું.] જેણે કામની પૂર્ણ જવાબદારી ઉઠાવી છે તેવું (માણસ)
**કર્તા-ભુજ** પું. [સં., સમાસ ગુ.] ઉચ્ચાલનમાં જોર કે વજન આપવાની બાજુનો ભાગ. (પ. વિ.) [અર્થ. (વ્યા.)
**કર્તાર્થ** પું. [સં. कर्ता + अर्थ ગુ. પ્રયોગ, સં. कर्त्रर्थ] કર્તાનો
**કર્તા-વાર** ક્રિ. વિ. [સં. कर्ता + જુઓ 'વાર' પ્રત્યેકના

અર્થમાં] ગ્રંથના પ્રત્યેક કર્તાને ખ્યાલમાં રાખીને
**કર્તા-વારી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ગ્રંથકારોની અનુક્રમણિકા
**કર્તા-હર્તા** વિ. [સં., પું.] ઉત્પન્ન કરનાર અને નાશ પણ કરનાર. (૨) સર્વોપરિ સત્તા ધરાવનાર, મુખ્ય વહીવટદાર
**કર્તુમકર્તુમ્** ક્રિ. વિ. [સં. कर्तुम् + अकर्तुम् હે. કૃ.] કરવા ન કરવાને
**કર્તૃ** વિ. [સં., વિ., ન.] કરનારું [રીતે] કર્તારૂપ
**કર્તૃક** વિ. [સં., સમાસમાં ઉત્તર પદમાં 'ભાવ-કર્તૃક' વગેરેની
**કર્તૃ-તંત્ર** (-તન્ત્ર) વિ. [સં.] કર્તાને અધીન
**કર્તૃ-ત્વ** ન. [સં,] કર્તાપણું
**કર્તૃત્વ-કાલ**(-ળ) પું. [સં.] કરવાનો-રચવાનો સમય
**કર્તૃત્વ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ઉત્પાદક બળ, પેદા કરવાની તાકાત. (૨) ગુંજાશ
**કર્તૃત્વ-હીન** વિ. [સં.] કાંઈ કામ ન કરનાર. (૨) આળસુ
**કર્તૃત્વાભિમાન** ન. [સં. + अभि-मान પું.] કર્તાપણાનો ગર્વ, 'હું કરી રહ્યો છું' યા 'મેં કર્યું છે' એવા પ્રકારનો પોરસ
**કર્તૃત્વાભિમાની** વિ. [સં., પું.] કર્તૃત્વનું અભિમાન રાખનારું
**કર્તૃ-પ્રધાન** વિ. [સં.] જે વાક્ય-રચનામાં કર્તા ક્રિયાનાથ છે તેવું (વાક્ય). (વ્યા.)
**કર્તૃ-વાચક** વિ. [સં.], **કર્તૃ-વાચી** વિ. [સં., પું.] કર્તાનો અર્થ બતાવનારું, જેમાંથી કર્તાનો બોધ થાય છે તેવું. (વ્યા.)
**કર્તૃ-વાચ્ય** વિ. [સં.] કર્તા પ્રમાણે જેને લિંગ-વચન થતાં હોય તેવું, કર્તા ઉપર આધાર રાખનારું. (વ્યા.)
**કર્તૃ-સ્વાતંત્ર્ય** (-તન્ત્ર્ય) ન. [સં.] કર્તાની સ્વતંત્રતા, સ્વતંત્ર રીતે કરવાની શક્તિ કે ઇચ્છા, 'ફ્રી-વિલ'
**કર્ત્રી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] કરનારી (સ્ત્રી) [ઋષિ. (સંજ્ઞા.)
**કર્દમ** પું. [સં.] કાદવ, કીચડ. (૨) એ નામના એક પ્રાચીન
**કર્દમ-ભૂમિ** સ્ત્રી. [સં.] કાદવવાળી જમીન
**કર્દમી** સ્ત્રી. [સં.] ચૈત્ર માસની પૂનમ. (સંજ્ઞા.)
**કર્નલ** પું. [અં.] પલટણનો મુખ્ય સરદાર
**કર્નાલ** ન. રણશિંગાના સિદ્ધાંત ઉપર રચાયેલું એક વાદ્ય
**કર્પટ** ન. [સં.] કાપડ. (૨) ચીંથરું
**કર્પર** ન. [સં., પું.] ખોપરી. (૨) ઠીબડું
**કર્પર-ભંગ** (-ભઙ્ગ) પું. [સં.] ખોપરીનું તૂટી જવું એ
**કર્પરાવરણ** ન. [સં. + आ-वरण] ખોપરીની ચામડી
**કર્પરી** સ્ત્રી. [સં.] ખાપરિયું-એક વનસ્પતિ. (૨) ઠીકરી. (૩) પત્ર (મ. ઢાં.), ચંદ્રિકા, પત્રપત્રી, 'સર્ક્યુલર સાઇમા ચેમ્બર.' (સ્થાપત્ય.)
**કર્પાસ** પું. [સં.] કપાસનો છોડ, વેણ. (૨) કપાસ, રૂ
**કર્પૂર** ન. [સં., પું., ન.] કપૂર
**કર્પૂર-ગૌર** વિ. [સં.] કપૂરના જેવું ઊજળા વર્ણનું
**કર્પૂરાસવ** પું. [સં. + आ-सव] કપૂરનો આસવ
**કર્પૂરાસ્થિ** ન. [સં. + अस्थि] હાથના કાંડાથી કોણી સુધીનાં બે હાડકાંઓમાંનું તે તે હાડકું, અંતઃપ્રકોષ્ઠાસ્થિ
**કર્ફ્યૂ** પું. [અં.] ઘર બહાર ન નીકળવું-જાહેર રસ્તાઓ ઉપર ન આવવું અથવા જાહેર રસ્તાઓ પર અમુક સંખ્યાથી વધુ માણસોએ એકઠાં ન થવું એ જાતનો સરકારી પોલીસ-ખાતાનો હુકમ
**કર્બલા** પું. [અર.] જુઓ 'કરબલા.'
**કર્બુર** વિ. [સં.] કાબરા રંગનું, કાબરું, કાબરચીતરું
**કર્મ** ન. [સં. कर्मन्; સમાસના પૂર્વપદમાં कर्म- બને છે.] કામ, ક્રિયા, કાર્ય. (૨) ફરજ તરીકે કરવાનું કામ. (૩) વાક્યમાં ક્રિયાના ફળ-રૂપે રહેલું શબ્દ-પદ. (વ્યા.) (૪) (લા.) નસીબ, [૦ના જોગ, ૦ના ભોગ (રૂ. પ્ર.) માઠી દશા. ૦નાં કાળાં, ૦નાં ફૂંદાળાં (રૂ. પ્ર.) કમનસીબી, દુર્ભાગ્ય. ૦ફૂટવું (રૂ. પ્ર.) કમનસીબી આવવી, દુઃખ આવવું. ૦બાંધવું (રૂ.પ્ર.) પાપ-કર્મ કરવું]
**કર્મક** વિ. [સં.] જે વાક્યમાં કર્મ ઉપર ક્રિયાનો આધાર છે તેવું, એવા પ્રયોગનું. (વ્યા.)
**કર્મ-કથા** સ્ત્રી. [સં.] કરમની કથની, વિતક-વાત, દુઃખની વાત
**કર્મ-કપાટ** ન. [સં., પું., ન.] (લા.) કમનસીબી
**કર્મ-કર** વિ. [સં.] કામ કરનારું, કાર્યકર
**કર્મ-કરણ** ન. [સં.] કામ કરવું એ. (૨) કર્મનું સાધન. (વ્યા.)
**કર્મકરી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ચાકરડી, નોકરડી
**કર્મ-કર્તા** વિ. [સં., પું.] કામનું કરનારું. (૨) પું. વાક્યમાં કર્મનો કરનાર. (વ્યા.)
**કર્મ-કર્તૃ** વિ., ન. [સં., ન.] કામનું કરનારું
**કર્મ-કાર** વિ. [સં.] કર્મ કરનારું [(વ્યા.)
**કર્મ-કારક** વિ. [સં.] કામ કરાવનારું. (૨) ન. કર્મ-વિભક્તિ.
**કર્મ-કારી** વિ. [સં., પું.] કામ કરનારું
**કર્મ-કાષ્ઠ** ન. [સં.] જ્ઞાનાવરણાદિ આઠ કર્મ-રૂપ બળતણ. (જૈન)
**કર્મ-કાંડ** (-કાણ્ડ) પું., ન. [સં.] વૈદિક પ્રણાલીની ધર્મક્રિયાઓને લગતો વેદનો સંહિતા-વિભાગ. (૨) ધાર્મિક ક્રિયા-કર્મ
**કર્મકાંડાત્મક** (-કાણ્ડા-) વિ. [સં. + आत्मन्-क] કર્મકાંડથી ભરપૂર, કર્મકાંડના રૂપનું
**કર્મકાંડી** (-કાણ્ડી) વિ., પું. [સં., પું.] વૈદિક પ્રણાલીની ધર્મક્રિયા કરનાર અને કરાવનાર (અગ્નિહોત્રી અને પુરોહિત)
**કર્મ-કુશલ**(-ળ) વિ. [સં.] કામ કરવાની હથોટીવાળું
**કર્મ-કુશલ**(-ળ-)**-તા** સ્ત્રી., **કર્મ-કૌશલ** ન. [સં.] કામ કરવાની હથોટી
**કર્મ-ક્ષપણા** સ્ત્રી. [સં.] કર્મ ખપાવવાં એ, કર્મ-ક્ષય. (જૈન.)
**કર્મ-ક્ષમ** વિ. [સં.] કામ કરવા માટે શક્તિ ધરાવતું
**કર્મ-ક્ષય** પું. [સં.] કર્મનો વિનાશ, કર્મ-ક્ષપણા, કરેલાં કર્મ નષ્ટ થવાં એ [માટેનું યોગ્ય સ્થાન કે પ્રદેશ
**કર્મ-ક્ષેત્ર** ન. [સં.] કામ કરવાનો ભૂમિ-વિસ્તાર, કર્મ કરવા
**કર્મ-ગતિ** સ્ત્રી. [સં.] પૂર્વનાં સંચિત કર્મોનું પરિણામી ફળ. (૨) નસીબ, ભાગ્ય [તે ગ્રંથ. (જૈન.)
**કર્મ-ગ્રંથ** (-ગ્રન્થ) પું. [સં.] કર્મોની વિચારણાને લગતો તે
**કર્મ-ગ્રંથિ** (-ગ્રન્થિ) સ્ત્રી. [સં., પું.] અજ્ઞાન-જન્ય વાસનારૂપી દોષ, કર્મ-બંધન [કર્મોનું સમૂહ-વર્તુલ
**કર્મ-ચક્ર** ન. [સં.] ભિન્ન ભિન્ન જાતનાં કરવામાં આવતાં
**કર્મ-ચં(-ચાં)ડાલ**(-ળ) (-ચ(-ચા)ણ્ડાલ,-ળ) પું. [સં.] ચંડાળ, અધર્મ-કર્મ કરનાર
**કર્મ-ચારી** વિ., પું. [સં., પું.] કામ કરનાર પુરુષ. (૨) નોકરીમાં ભિન્ન ભિન્ન કામ કરનાર તે તે માણસ. (૩)

અધિકારી, અમલદાર
**કર્મચારી-કોશ(-ષ)** પું. [સં. कर्मचारि-कोश(-ष); ગુજ. સમાસ] નોકરોએ એકઠું કરેલું ભંડોળ
**કર્મચારી-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [સં. कर्मचारि-तन्त्र; ગુજ. સમાસ] નોકરશાહીથી ચાલતું રાજ્ય-તંત્ર
**કર્મચારી-વર્ગ** પું. [સં. कर्णचारि-वर्ग; ગુજ. સમાસ] કામ કરનારાઓનું મંડળ, 'પર્સોનેલ,' 'સ્ટાફ'
**કર્મ-ચાંદાલ**(-ળ) જુઓ 'કર્મ-ચંડાલ.'
**કર્મ-ચિત** વિ. [સં.] કરેલાં કર્મોથી એકઠું થયેલું
**કર્મ-ચેષ્ટા** વિ. [સં.] કર્મ કરવા વિશેનો પ્રયત્ન, પુરુષાર્થ
**કર્મ-ચોદના** સ્ત્રી. [સં.] કર્મો કરવાની પ્રેરણા. (૨) ધાર્મિક કર્મ કરવાનું ફરમાવે તેવો સિદ્ધાંત
**કર્મ-ચોર** પું. [સં.] જુઓ 'કામ-ચોર.' [બરતરફ થયેલું
**કર્મ-ચ્યુત** વિ. [સં.] નોકરીની કામગીરીમાંથી ખસી ગયેલું,
**કર્મ-જ** વિ. [સં.] કર્મમાંથી જન્મેલું
**કર્મ-જડ** વિ. [સં.] યજ્ઞ વગેરે સકામ વૈદિક કર્મો કરવામાં જ રચ્યુંપચ્યું રહેનારું. (૨) (લા.) પશુ જેવું જડ
**કર્મજડ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કર્મજડ હોવાપણું
**કર્મ-જન્ય** વિ. સ્ત્રી. [સં.] કર્મથી ઉત્પન્ન થાય તેવું
**કર્મ-જ્ઞ** વિ. [સં.] કામના સ્વરૂપના ખ્યાલવાળું. (૨) ધાર્મિક કર્મકાંડ વગેરેનું જાણકાર
કર્મઠ વિ. [સં.] કર્મકાંડ કરાવનાર વિદ્વાન, કર્મકાંડી. (૨) કર્મકાંડ કરવામાં રચ્યું-પચ્યું રહેતું. (૩) યજ્ઞયાજ્ઞાદિ કર્મમાં જ પરમાર્થ માનનારું. (૪) કર્મ-કુશળ, કર્મ-નિષ્ઠ
**કર્મઠ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કર્મઠપણું [કર્મથી, કર્મ કરવાથી
**કર્મણા** ક્રિ. વિ. [સં. कर्मन् નું ત્રી. વિ., એ. વ. રૂપ]
**કર્મણિ** વિ. [સં. कर्मन् નું સા. વિ., એ. વ. રૂપ] કર્મના અર્થમાં રહેલું. (વ્યા.)
**કર્મણિ-દ્વિતીયા** સ્ત્રી. [સં.] કર્મ અર્થે થતો કર્તરિ પ્રયોગે બીજી વિભક્તિનો પ્રયોગ. (વ્યા.)
**કર્મણિ-પ્રયોગ** પું. [સં.] વાક્યમાં ક્રિયાનો આધાર કર્મ ઉપર હોય તેવો પ્રયોગ. (વ્યા.)
**કર્મણિ-વાચ્ય** વિ. [સં.] કર્મ પ્રમાણે લિંગ-વચન લેનારું (ક્રિયાપદ-કૃદંત). (વ્યા.)
**કર્મણિ-ષષ્ઠી** સ્ત્રી. [સં.] કર્મનો છઠ્ઠી વિભક્તિના અનુગ સાથેનો 'પ્રયોગ ('ચિત્રનો કરનારો-ચીતરનારો' વગેરેના પ્રકારે). (વ્યા.)
**કર્મણૂક** સ્ત્રી. [મરા.] મનોરંજન
**કર્મણ્ય** વિ. [સં.] કર્મ કરવામાં રચ્યું પચ્યું રહેનાર, ઉદ્યોગી, યત્નશીલ. (૨) (લા.) કુશળ, હોશિયાર, ચાલાક
**કર્મણ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] કર્મણ્ય હોવાપણું
**કર્મણ્યા** સ્ત્રી. [સં.] વેતન, પગાર
**કર્મ-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [સં.] કામકાજનું આયોજન તેમજ વ્યવસ્થા રાખનારું સંચાલન
**કર્મ-ત્યાગ** પું. [સં.] કર્મોનો ત્યાગ, સાંસારિક વ્યાવહારિક કર્મો કરવાનું છોડી દેવું એ. (૨) કર્મ-સંન્યાસ
**કર્મ-ત્રય, કર્મ-ત્રિક** ન. [સં.] પ્રારબ્ધ સંચિત અને હવેનાં એવો કર્મોનો ત્રણ પ્રકારનો સમૂહ

**કર્મ-દલ**(-ળ), **-લિક** ન. [સં.] કર્મોનો સમૂહ
**કર્મ-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [સં.] કરેલાં કર્મો-દુષ્કર્મોની સજા
**કર્મફલ-દાતા** વિ., [સં., પું.] જુઓ 'કર્મફલ-પ્રદાતા.'
**કર્મ-દુષ્ટ** વિ. [સં.] હલકાં કામ કરનારું
**કર્મ-દેવ** પું. [સં.], ૦તા સ્ત્રી., પું. [સં., સ્ત્રી.] સત્કર્મો કરીને દેવપણું પામેલો જીવાત્મા. (જૈન.)
**કર્મ-દોષ** પું. [સં.] કર્મ કરવાંમાં થયેલી ભૂલ. (૨) કર્મનાં માઠાં પરિણામ. (૩) પાપ, દુષ્કર્મ
**કર્મ-દ્વાર** ન. [સં.] જુઓ 'કર્મ-કપાટ.'
**કર્મ-ધર્મ-સંયોગ** (-સંય્યોગ) પું. [સં.] કર્મો અને ધર્મનો મેળાપ, કર્માનુસાર પૂર્વના સંસ્કારથી બનેલું કામ
**કર્મ-ધારક** વિ. [સં.] ફલરૂપ બનેલું, 'પૅસિવ'
**કર્મ-ધારય** પું. [સં.] તત્પુરુષ સમાસનો બંને પદ પહેલી વિભક્તિમાં એટલે કે પૂર્વ પદ ઉત્તર પદનું ગુણવાચક વિશેષણ કે ગુણવિશેષ બતાવનારું નામ હોય તેવો પ્રકાર. (વ્યા.)
**કર્મ-ધ્વંસ** (-ધ્વંસ) પું. [સં.] કર્મોનો વિનાશ, ધાર્મિક કર્મો કરવાથી પૂર્વનાં દુષ્કર્મોનો લીટી જતો છેદ [(જ્યો.)
**કર્મ-નક્ષત્ર** ન. [સં.] જન્મ-નક્ષત્રથી કુંડળીમાંનું દસમું નક્ષત્ર.
**કર્મ-નાશ** પું. [સં.] જુઓ 'કર્મ-ધ્વંસ.' [કર્મરત
**કર્મ-નિરત** વિ. [સં.] કામકાજમાં સતત મશગૂલ, કામઢું,
**કર્મ-નિર્જરા** સ્ત્રી. [સં.] કર્મ-બંધનનો અંશથી ક્ષય. (જૈન.)
**કર્મનિષ્ઠ** વિ. [સં. + निष्ठा, બ. વ્રી.] કામકાજ કરવામાં આસ્થાવાળું. (૨) શાસ્ત્રમાં કહેલાં કર્મ કરવામાં નિષ્ઠા રાખનારું
**કર્મનિષ્ઠ-તા, કર્મ-નિષ્ઠા** સ્ત્રી. [સં.] કામકાજ કરવામાં આસ્થા. (૨) શાસ્ત્રમાં કહેલાં કર્મ કરવાની લગની
**કર્મ-ન્યાસ** પું. [સં.] જુઓ 'કર્મ-સંન્યાસ.'
**કર્મ-પક્ષ** પું. [સં.] ફરજ તરીકે કરવાનાં કર્મ કરવાં જ જોઇયે એવા પ્રકારનો સિદ્ધાંત
**કર્મ-પથ** પું. [સં.] જુઓ 'કર્મ-માર્ગ.'
**કર્મ-પદાર્થ** પું. [સં.] ઉત્ક્ષેપણ અવક્ષેપણ આકુંચન પ્રસારણ અને ગમન એવા કર્મરૂપ પાંચ પદાર્થોમાંનો પ્રત્યેક પદાર્થ. (વેદાંત.) [વિધિ
**કર્મ-પદ્ધતિ** સ્ત્રી. [સં.] કર્મકાંડ કેવી રીતે કરવું એનો પ્રકાર,
**કર્મ-પરંપરા** (-પરમ્પરા) સ્ત્રી. [સં.] એક પછી એક કર્મ કર્યે જવા એ, વ્યાપાર
**કર્મ-પરક, કર્મ-પરાયણ** વિ. [સં.] ફરજ બજાવ્યે જનારું, કર્મ કરવામાં સતત મચી રહેલું, કર્મ-નિરત
**કર્મપરાયણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કર્મપરાયણ હોવાપણું
**કર્મ-પરિણામ** ન. [સં., પું.] જુઓ 'કર્મ-ફલ.'
**કર્મ-પરિણામી** વિ. [સં., પું.] કર્મના પરિણામરૂપે થયેલું હોય તેવું, કર્મફલથી મળેલું
**કર્મ-પરિપાક** પું. [સં.] જુઓ 'કર્મ-પાક.'
**કર્મ-પંચક** (-પઞ્ચક) ન. [સં.] નિત્ય નૈમિત્તિક કામ્ય પ્રાયશ્ચિત્ત અને નિષિદ્ધ એવો કર્મોનો પાંચ પ્રકારનો સમૂહ. (વેદાંત.)
**કર્મ-પાક** પું. [સં.] પૂર્વ જન્મનાં કર્મ ફળવાની તૈયારી,

પૂર્વ જન્મનાં સારાં માઠાં કર્મોનો બદલો મળવાના સમયનું આગમન

**કર્મપાક-વશાત્** ક્રિ. વિ. [સં.] કર્મપાક થવાને કારણે

**કર્મ-પાશ** પું. [સં.] જુઓ 'કર્મ-બંધન.'

**કર્મ-પ્રકૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] કર્મનો સ્વભાવ, કર્મનો ગુણ

**કર્મ-પ્રધાન** વિ. [સં.] કર્મ કરવા ઉપર આધાર રાખવામાં માનતું હોય તેવું. (૨) ક્રિયાકાંડ કરવામાં માનનારું. (૩) જેમાં કર્મ પ્રમાણે ક્રિયાનાં જાતિ લિંગ બદલે છે તેવું (વાક્ય વગેરે). (વ્યા.)

**કર્મ-પ્રવચનીય** વિ. [સં.] એવા સંસ્કૃત ઉપસર્ગ કે જે સ્વતંત્ર ક્રિ. વિ.ના રૂપમાં સંસ્કૃત ભાષામાં પ્રયોજાય છે (જેવા કે 'અનુ' 'અપ' 'પરિ' 'આ' 'પ્રતિ' 'અભિ' 'અધિ' 'સુ' 'અતિ' અને 'અપિ'). (વ્યા.)

**કર્મ-પ્રવીણ** વિ. [સં.] કાર્ય કરવામાં કુશળ

**કર્મપ્રવીણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કાર્ય કરવામાં કુશળતા

**કર્મ-પ્રવેશ** પું. [સં.] સોળ સંસ્કારોમાંનો બારમો સંસ્કાર

**કર્મ-ફલ(-ળ)** ન. [સં.] પૂર્વ જન્મનાં કે આ જન્મનાં કરેલાં કર્મોનું પરિણામ, કર્મ-પરિપાક

**કર્મફલ-પ્રદાતા** વિ. [સં., પું.] કર્મના ફળનું આપનાર

**કર્મફલ-વ્યતિકર** પું. [સં.] એકનાં સુખ-દુઃખથી બીજાં બધાંને સુખ-દુઃખ થવાં એ

**કર્મ-ફળ** જુઓ 'કર્મ-ફલ.'

**કર્મ-ફૂટલું, કર્મ-ફૂટેલું, કર્મ-ફૂટયું** વિ. [સં. + જુઓ 'ફૂટવું + 'એલું' બી. ભૂ. કૃ., 'યું' ભૂ. કૃ.] ભાગ્યહીન, કમનસીબ [જીવાત્માને થતું બંધન, કર્મની જકડ

**કર્મ-બંધ (-બન્ધ)** પું., **-ધન** ન. [સં.] કરેલાં કર્મોથી

**કર્મ-બાધ** પું. [સં.] જુઓ 'કર્મ-દોષ.'

**કર્મ-બાહુલ્ય** ન. [સં.] ઘણું કામ [બીજ

**કર્મ-બીજ** ન. [સં.] રાગ દ્વેષ મોહ વગેરે તે તે કર્મનું

**કર્મ-ભંડાર (-ભણ્ડાર)** પું. [સં. + જુઓ 'ભંડાર.'] સારાં નરસાં કર્મોનું ભરપૂર હોવાપણું

**કર્મ-ભાર** પું. [સં.] કર્મરૂપી બોજ, કર્મોનો બોજ

**કર્મ-ભાવ** પું. [સં.] જ્યોતિષની કુંડળીનાં દસમા ખાનાનો ભાવ કે સ્થિતિ. (જ્યો.) [લગ્નથી). (જ્યો.)

**કર્મ-ભુવન** ન. [સં.] જન્મકુંડલીમાંનું દસમું ખાનું (જન્મ-

**કર્મ-ભૂમિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કર્મ-ક્ષેત્ર.'

**કર્મભૂમિક** વિ. [સં.] અસિ મસિ અને કૃષિ—તલવાર કલમ અને ખેતી—એ ત્રણ ઉપર નિર્વાહ ચલાવનાર. (જૈન)

**કર્મ-ભોગ** પું. [સં.] પૂર્વજન્મનાં કે આ જન્મનાં પણ સારાં નરસાં કર્મોનાં પરિણામોનો અસરકારક અનુભવ

**કર્મ-ભ્રષ્ટ** વિ. [સં.] પોતાની ફરજમાંથી ખસેલું, કર્મ-ચ્યુત

**કર્મ-મલ(-ળ)** પું. [સં.] નરસાં કર્મોના રૂપની ગંદકી

**કર્મ-મહત્તા** સ્ત્રી., **-ત્ત્વ** ન. [સં.] કર્મનું મોટાપણું, કર્મની મુખ્યતા

**કર્મ-મળ** જુઓ 'કર્મ-મલ.'

**કર્મ-માર્ગ** પું. [સં.] નિત્ય અને નૈમિત્તિક કર્મો કરતાં કરતાં મોક્ષ પામવાનો ધાર્મિક સંપ્રદાય, કર્તવ્ય કર્મોથી અથવા કર્મકાંડને અનુસરીને મોક્ષ મેળવવાનો પંથ, કર્મ-પંથ. (સંજ્ઞા.) [લગતું

**કર્મ-માર્ગી** વિ. [સં., પું.], **-ર્ગીય** વિ. [સં.] કર્મમાર્ગને

**કર્મમીમાંસા (-મીમાંસા)** સ્ત્રી. [સં.] ક્રિયાકાંડને લગતું તત્ત્વજ્ઞાન. (૨) વૈદિક કર્મકાંડનું પ્રતિપાદન કરનારો વિચાર-ગ્રંથ, જૈમિનિકૃત પૂર્વ મીમાંસાનો સૂત્ર-ગ્રંથ. (સંજ્ઞા.)

**કર્મ-મુક્ત** વિ. [સં.] કર્મોનાં બંધનમાંથી છુટકારો મળ્યો છે તેવું

**કર્મ-મૂલ(-ળ)** ન. [સં.] કર્મોને અધીન થવામાં કારણરૂપ બીજ. (૨) મિથ્યાત્વ અવિરતિ પ્રમાદ કષાય અને યોગ એ પાંચ કારણોમાંનું પ્રત્યેક કારણ. (જૈન.)

**કર્મ-યુગ** પું. [સં.] કાર્યો કરીને ભરણપોષણ તેમજ અન્ય વ્યવહારો સિદ્ધ કરવાનો જમાનો. (૨) કળિયુગ

**કર્મ-યોગ** પું. [સં.] કામ કરવાની મળેલી અનુકૂળતા. (૨) લૌકિક તેમજ પારલૌકિકને લગતાં બધાં કર્મ ઈશ્વરાર્પણ-બુદ્ધિએ અનાસક્ત રહીને કરવાનો માર્ગ, 'ઍનર્જિઝમ' (ઉ. કે.) [શ્રીમ ભગવદ્ગીતા. (સંજ્ઞા.)

**કર્મયોગ-શાસ્ત્ર** ન.[સં.] મહાભારતના ભીષ્મપર્વમાં આવેલી

**કર્મયોગિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] કર્મયોગી સ્ત્રી

**કર્મયોગી** વિ., પું. [સં., પું.] કર્મયોગમાં માનનાર પુરુષ. (૨) અનાસક્ત રહી સતત પ્રવૃત્તિશીલ રહેનાર વ્યક્તિ, સેવાભાવી ઉચ્ચ કક્ષાનો કાર્યકર [કરનારું, કર્મ-નિરત

**કર્મ-રત** વિ. [સં.] કર્મો કરવામાં આસક્ત, કામ સતત

**કર્મરી** સ્ત્રી. [સં.] વંશલોચન નામક વનસ્પતિ

**કર્મ-રૂપિયું** ન. [સં. कर्मरूप + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કર્મના રૂપમાં રહેલું હોય તેવું

**કર્મ-રેખ** સ્ત્રી. [સં. कर्मरेखा], **-ખા** સ્ત્રી. [સં.] કર્મનો આલેખ, કર્મની ગતિ, નસીબ, ભાગ્ય

**કર્મ-લોક** પું. [સં.] જ્યાં કર્મો કરતાં કરતાં જીવન આગળ ચલાવવાનું છે તેવો લોક, મૃત્યુલોક

**કર્મ-વચન** ન. [સં.] ધાર્મિક ક્રિયાઓ. (બૌદ્ધ.)

**કર્મવત્તા** સ્ત્રી. [સં.] કર્મ કરનારા હોવું એ. (૨) નસીબદારી [અધીન

**કર્મ-વશ** વિ. [સં.] સારાં નરસાં કર્મોને અધીન, નસીબને

**કર્મ-વશાત્** ક્રિ. વિ. [સં.] કર્મને લઈ, સારાં નરસાં કર્મોને લીધે [(પદ). (વ્યા.)

**કર્મ-વાચક** વિ. [સં.] વાક્યમાં કર્મનો બોધ કરનારું

**કર્મ-વાદ** પું. [સં.] પૂર્વ જન્મનાં અને આ જન્મનાં કરેલાં કર્મો પ્રમાણે માણસને ફળ ભોગવવાં જ પડે છે એ પ્રકારનો મત-સિદ્ધાંત, 'ફૅટાલિઝમ'

**કર્મવાદી** વિ. [સં., પું.] કર્મવાદમાં માનનારું

**કર્મ-વાસના** સ્ત્રી. [સં.] સારાં નરસાં કર્મો દ્વારા બંધાતી આંતરિક તૃષ્ણા

**કર્મ-વિપાક** પું. [સં.] જુઓ 'કર્મ-પાક.'

**કર્મ-વીર** પું. [સં.] કર્તવ્ય કર્મમાં સતત મચ્યો રહેનાર

**કર્મ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કર્મ કરવાનું વલણ

**કર્મ-વ્યતિહાર** પું. [સં.] કામનો અદલોબદલો, ક્રિયાઓનું સામસામે થવું એ. (૨) જેમાં ક્રિયાનું વારંવાર થવાનું છે તેવો સમાસ ('મુષ્ટામુષ્ટિ' અને ગુ. 'મારામારી' વગેરે).(વ્યા.)

**કર્મ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કામ કરવાની તાકાત
**કર્મ-શાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] કામ કરવાની જગ્યા, કારખાનું, ઉદ્યોગશાળા
**કર્મ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] સારાં નરસાં કર્મોના સ્વરૂપનો જેમાં વિચાર કરવામાં આવ્યો છે તેવું શાસ્ત્ર
**કર્મ-શીલ** વિ. [સં.] સતત કામ કરવાની ટેવવાળું, ઉદ્યોગી
**કર્મ-શૂન્ય** વિ. [સં.] કામ નહીં કરનારું, આળસુ
**કર્મશૂન્યતા** સ્ત્રી. [સં.] કર્મશૂન્ય હોવાપણું, આળસુ હોવાપણું [(૨) ઉદ્યોગી
**કર્મ-શૂર** વિ. [સં.] કામ કરવામાં પાછું ન જોનાર, કર્મઠ.
**કર્મ-શેષ** પું. [સં.] ભોગવ્યા વગર બાકી રહેલાં કર્મ
**કર્મ-ષટ્ક** ન. [સં.] દ્વિજોનાં સ્નાન સંધ્યા જપ હોમ આતિથ્ય વૈશ્વદેવ એ છ નિત્યકર્મોનો સમૂહ
**કર્મ-સચિવ** પું. [સં.] રાજ્યનાં ભિન્ન ભિન્ન કામોમાં શાસક-તંત્રને સહાયક અમાત્ય-કોટિની વ્યક્તિ
**કર્મ-સંગ** (-સઙ્ગ) પું. [સં.] કર્મોમાં આસક્તિ, કર્મોમાં ફલની અપેક્ષા, કર્મફળનો અભિનિવેશ
**કર્મસંગી** (-સઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] કર્મમાં આસક્તિ રાખનાર, કર્મનું અભિનિવેશી [સંયોગ.'
**કર્મ-સંજોગ** (-સઞ્જોગ) પું. [સં. कर्म-संयोग] જુઓ 'કર્મ-
**કર્મ-સંન્યાસ** (-સન્ન્યાસ) પું. [સં.] ઈશ્વરાર્પણ બુદ્ધિથી કરેલાં કર્મોના ફળનો ત્યાગ, કર્મ-ત્યાગ. (૨) કર્મો ન જ કરવાં એ જાતનો સર્વત્યાગ [સંન્યાસ કર્યો છે તેવું
**કર્મ-સંન્યાસી** (-સન્ન્યાસી) વિ. [સં., પું.] જેણે કર્મ-
**કર્મ-સંયોગ** (-સંય્યોગ) પું. [સં.] જુઓ 'કર્મ-યોગ(૧).'
**કર્મ-સાક્ષી** વિ. [સં., પું.] કરાતાં કર્મોને જોનાર અન્ય (વ્યક્તિ) [(૨) કર્માનુષ્ઠાન
**કર્મ-સાધન** ન. [સં.] કર્મ સિદ્ધ કરવા જરૂરી સાધન.
**કર્મ-સાપેક્ષ** વિ. [સં.] કર્મો કરવાં જેને માટે અનિવાર્ય છે તે (જીવાત્મા)
**કર્મ-સિદ્ધિ** સ્ત્રી, [સં.] કરેલાં કાર્યોની સફળતા. (૨) જન્મકુંડળીમાં જન્મ-લગ્નથી દસમું ઘર. (જ્યો).
**કર્મ-સ્કંધ** (-સ્કન્ધ) પું. [સં.] દ્વિપ્રદેશાદિક ઘણાં પરમાણુ મળીને બનેલો કર્મનો જથ્થો. (જૈન.)
**કર્મ-સ્થાન** ન. [સં.] કામધંધો કરવાની જગ્યા, કાર્યાલય
**કર્મ-હીણુ, -ણું** વિ. [સં. कर्म-हीन > પ્રા. °हीण + ગુ. 'ઉ' ત.પ્ર.], -ન વિ. [સં.] ભાગ્ય-હીન, કમનસીબ, અભાગિયું
**કર્મ-હેતુ** પું. [સં.] કામનું કારણ
**કર્માચરણ** ન. [સં. + आ-चरण] વર્તન, વર્તણૂક
**કર્માજીવ** વિ. [સં. + आ-जीव] ધંધો કરી ગુજરાન કરનાર
**કર્માતીત** વિ. [સં. + अतीत] કર્મના બળને વટાવી ગયેલું
**કર્માધર્મી** વિ. [સંસ્કૃતાભાસી, સં. कर्मधर्मी પું.] કર્મ અને ધર્મને અનુસરી થતું, નસીબ ઉપર આધાર રાખતું. (૨) અકસ્માતથી થયેલું [અધિકાર કે યોગ્યતા
**કર્માધિકાર** પું. [સં. + अधि-कार] ધાર્મિક વિધિ કરવાનો
**કર્માધીન** વિ. [સં. + સં. अधीन] કર્મ-વશ, કર્મ-નસીબ ઉપર આધાર રાખનારું, દૈવાધીન
**કર્માધીન-તા** સ્ત્રી. [સં.] કર્માધીન હોવાપણું

**કર્માધ્યક્ષ** પું. [સં. + अध्यक्ष] કામ થતાં હોય તેની ચોકસાઈ રાખનાર અધિકારી, કર્મ-સાક્ષી
**કર્માનુબંધ** (-બન્ધ) પું. [સં.] કર્મની સાથે જોડાયેલી સ્થિતિ
**કર્માનુબંધી** (-બન્ધી) વિ. [સં., પું.] કર્મની સાથે જોડાયેલું હોય તેવું, કર્મ સાથે સંબંધવાળું [પ્રમાણેનું
**કર્માનુરૂપ** વિ. [સં. + अनु-रूप] જેવાં કર્મ કર્યાં હોય તે
**કર્માનુષ્ઠાન** ન. [સં. + अनु-ष्ठान] ફરજ બજાવવી એ. (૨) ધાર્મિક ક્રિયા-કાંડ કરવાં એ
**કર્માનુસાર** ક્રિ. વિ. [સં. + अनु-सार] કર્મને અનુસરીને, જેવાં કર્મ હોય તે પ્રમાણે
**કર્માનુસારી** વિ. [સં. + अनुसारी, પું.] કર્મને અનુસરીને આચરણ કરનારું, કર્મને અનુસરીને ફળરૂપ બનેલું
**કર્મારંભ** (-રમ્ભ) પું. [સં. + आ-रम्भ] કર્મની શરૂઆત
**કર્માર્થ, -ર્થે** ક્રિ. વિ. [સં. + अर्थ + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] વાક્યમાં કર્મનો અર્થ આપે એ રીતે. (વ્યા.)
**કર્માવરણ** ન. [સં. + आ-वरण] કર્મો તરફનું વિઘ્ન
**કર્માસક્તિ** સ્ત્રી. [સં. + आ-सक्ति] મિથ્યા લગની રાખી કામ કરવાની વૃત્તિ [ક્રિયાનો ભાગ
**કર્માંગ** (કર્માઙ્ગ) ન. [સં. + अङ्ग] ધાર્મિક કે અન્ય પ્રકારની
**કર્માંત** (કર્માન્ત) પું. [સં. + अन्त] કર્મની સમાપ્તિ. (૨) કર્મ કે કર્મોનો આવી ગયેલો છેડો
**કર્માંતર** ન. [સં. + अन्तर] ચાલુ કર્મમાં આવી પડતું બીજું કર્મ. (૨) યજ્ઞયાગાદિકર્મમાં વચ્ચે વચ્ચે આવતો ફુરસદનો સમય, અનવસર [ભાગ, કર્માંગ
**કર્માંશ** (કર્માંશ) પું. [સં. + अंश] કર્મનો કોઈ એક
**કર્મી** વિ. [સં., પું.] કામ કરનાર મજૂર, કારીગર, કામદાર. (૨) નસીબદાર, ભાગ્યશાળી. (૩) વૈભવી
**કર્મી-વટ** (-ટય) સ્ત્રી., -ટો પું. [સં. + ગુ. 'વટ'-'વટો' ત. પ્ર.] વૈભવીપણું. (૨) સાહુકારી, અમીરાત
**કર્મેચ્છા** સ્ત્રી. [સં. + इच्छा] કામ કરવાની મરજી
**કર્મેંદ્રિય** (કર્મેન્દ્રિય) સ્ત્રી. [સં. + इन्द्रिय ન.] શરીરની બહારની તે તે કાર્યકર ઇદ્રિય—વાણી હાથ પગ ગુદા અને લિંગ
**કર્મેંદ્રિય-પંચક** (કર્મેન્દ્રિય-પઞ્ચક) ન. [સં.] વાણી વગેરે પાંચે કર્મેદ્રિયોનો સમૂહ [ઉન્નતિ
**કર્મોદય** પું. [સં. + उदय] ભાગ્યનો ઉદય, ચડતી, અભ્યુદય,
**કર્વનક** ન. એક જાતનું મોટું પક્ષી
**કર્ષ** પું. [સં.] ખેંચાણ. (૨) એ નામનો સોના અને રૂપાનો એક પ્રાચીન સિક્કો. (૩) એના વજનનું પ્રાચીન એક તોલું (૧૬ માસાનું વજન)
**કર્ષક** વિ. [સં.] ખેંચનારું, ખેંચાણ કરનારું. (૨) પું. ખેડૂત
**કર્ષણ** ન. [સં.] ખેંચવું એ. (૨) ખેતી, ખેડ. (૩) (લા.) ખેતરમાં ખેડાયે થયેલો મોલ
**કર્ષણ-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] ખેંચવા માટેનું યંત્ર. (૨) ખેતીનું તે તે ઓજાર—હળ રાંપડી વગેરે
**કર્ષણિ,-ણી**[1] સ્ત્રી. [સં.] વ્યભિચારિણી સ્ત્રી, કુલટા સ્ત્રી
**કર્ષણી**[2] સ્ત્રી. [સં. कर्षण + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] (લા.) ઘોડાની લગામ, કળિણી

**કર્ષણીય** વિ. [સં.] ખેડવા જેવું
**કર્ષિણી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] (લા.) ઘોડાની લગામ
**કર્ષિત** વિ. [સં.] ખેંચેલું. (૨) ખેડેલું
**કર્ષી** વિ. [સં., પું.] ખેંચનાર. (૨) પું. ખેડૂત, ખેડુ
**કલ**[1] વિ. [સં.] અવાજમાં મીઠું મધુરું. (૨) પું. મીઠો મધુરો અવાજ, કલ-રવ. (૩) ગુંજારવ
**કલ**[2] સ્ત્રી. [સં. कला] છંદઃશાસ્ત્રમાં માત્રા. (પિં.)
**કલ**[3](-ળ) સ્ત્રી. ચાવી, ચાંપ. [**૰ઊતરી જવી, ૰ખોટકવી** (રૂ. પ્ર.) યંત્ર કે સંચાનું ખોટું પડવું–કામ કરતું બંધ થવું. **૰ ખસી જવી** (રૂ. પ્ર.) ચિત્તભ્રમ થઈ જવું, ગાંડું થઈ જવું. **૰ ઘુમાવવી, ૰મોડવી** (રૂ. પ્ર.) અસર કરવી, જીતી લેવું. (૨) દુરસ્ત કરવું. **૰ ઠીક કરવી** (રૂ. પ્ર.) ચાંપ દુરસ્ત કરવી. **૰ નો આદમી** (રૂ. પ્ર.) નામનો માણસ. (૨) નબળો માણસ. (૩) બિનઅનુભવી માણસ]
**કલઈ** (કલૈ) સ્ત્રી. [અર.] ધોળી અને ઝટ ઓગળી જાય તેવી એક હલકી ધાતુ, કલાઈ, કલી. (પ.વિ.) [**૰કરવી** (રૂ.પ્ર.) માથું મૂંડાવવું. (૨) છેતરવું]
**કલઈ-ગર(-રો)** (કલૈ-) પું. [+ ફા. પ્રત્યય + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કલઈનું કામ કરનારો કારીગર, કલાઈ-ગર(-રો)
**કલઈ-ઘડો** (કલૈ-) પું. [+ જુઓ 'ઘડવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] કલઈનાં વાસણ ઘડનારો કારીગર, કલાઈ-ઘડો
**કલઈ-ચટ** (કલૈ-) વિ. પું. [+ જુઓ 'ચટ.'] (લા.) કલઈ કરનારના દીકરા માટે વપરાતો તિરસ્કારનો શબ્દ, કલાઈ-ચટ
**કલઈ-દાર** (કલૈ-) વિ. [+ ફા.] કલઈ ચડાવેલું, કલાઈ-દાર
**કલઈ-સફેતો(-દો)** (કલૈ-) પું. [+ જુઓ 'સફેતો(-દો)'] કલાઈ બાળીને કરેલી સફેદ રાખ (ધારા ઉપર દવા તરીકે વપરાય છે.), કલાઈ–સફેતો(–દો)
**કલ-કલ** પું. [સં.] (પક્ષીઓનો) કાનને કાંઈક કર્કશ લાગે તેવો અવાજ, કલબલાટ
**કલકલવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'કલ કલ' એવો અવાજ કરવો
**કલકલાટ** પું. [જુઓ 'કલકલવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] કલબલ, શોર-બકોર, ઘોંઘાટ
**કલકલાણ** ન. [જુઓ 'કલકલવું' + ગુ. 'આણ' કૃ.પ્ર.] થોડો કર્કશ અવાજ. (૨) (લા.) કચકચાટ
**કલકલિયું** વિ. [જુઓ 'કલકલવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] કલ કલ અવાજ કરનારું, કલબલિયું. (૨) (લા.) કચકચિયું
**કલકલિયો** પું. [જુઓ 'કલકલિયું.'] કલ કલ અવાજ કરનારું માછલાં ઉપર નભનારું પાણીનું એક પક્ષી. (૨) (લા.) કલકલિયા પક્ષીની જેમ ઊંધે માથે પાણીમાં મારવામાં આવતી ડૂબકી
**કલ-કંઠ** (-કણ્ઠ) પું. [સં.] (લા.) મીઠો મધુરો ગળામાંથી નીકળતો અવાજ. (૨) વિ. એવો અવાજ કરનારું, મધુર સ્વર કાઢનારું
**કલકાગારું** વિ. [જુઓ 'કલકો' + ગુ. 'ગારું.' (< સં. °कारक -> પ્રા. °गारअ-) 'કરનારું' અર્થ] ઘોંઘાટ કરનારું. (૨) (લા.) કજિયા-ખોર
**કલ-કૂજિત** ન. [સં.] (પક્ષીઓનો) મધુર કલ-રવ
**કલકો** પું. [રવા.] કાંઈક કર્કશ અવાજ, ઘોંઘાટ, શોર-બકોર
**ક-લખણ** ન. [સં. कु-लक्षण > પ્રા. कु-लक्खण] ખરાબ લક્ષણ, ખરાબ રીતભાત, નઠારી ટેવ
**ક-લખણું** વિ. [સં. कु-लक्षणक- > પ્રા. कु-लक्खणअ- તેમ + ગુ. -'ઉં' ત. પ્ર.] કુલક્ષણી, ખરાબ લક્ષણવાળું, અપલખણું
**કલખાપરી** સ્ત્રી., -**રો** પું. [સં. कल + જુઓ 'ખાપર.'] (લા.) યુક્તિથી પકવેલી એક જાતની પોચી માટી. (૨) પકવેલી અથવા બાળેલી માટીનું એક ઔષધ. (૩) જસતનો ક્ષાર
**કલ-ગાન** ન. [સં.] (પક્ષીઓનું કે એવું) મીઠું મધુરું ગાન, કલ-ગીત
**કલગારી** સ્ત્રી. એ નામની એક વેલ (જેનો કંદ 'દૂધિયો વછનાગ')
**કલગી**[1] સ્ત્રી. એક જાતની લાવણી (ગાન)
**કલગી**[2] સ્ત્રી. [તુર્કી. કલ્ગી] મુગટ કે પાઘડી–ટોપી વગેરે ઉપરનો એક શણગાર. (૨) ઘોડાના માથા ઉપર મૂકવામાં આવતો એવો શણગાર. (૩) હાથીના માથા ઉપર મૂકવામાં આવતો એક સાજ. (૪) મોર વગેરે પક્ષીના માથા ઉપરનો એવો ઘાટ. [**૰ ચડા(-ઢા)વવી** (રૂ.પ્ર.) કરેલા કામને યશ મળે એવી કક્ષાએ મૂકી દેવું]
**કલ-ગીત** ન. [સં.] જુઓ 'કલ-ગાન.'
**કલગી-તોરો** પું. [જુઓ 'કલગી[2]' + 'તોરો.'] ફૂલેની કલગી અને ફૂલોનો તોરો
**કલગી-દાર** વિ. [જુઓ કલગી[2]' + ફા. પ્રત્યય] કલગીવાળું
**કલગેર** સ્ત્રી. ઊંચા રેશમનું અને મોંઘી કિંમતનું સ્ત્રીઓને પહેરવાનું એક ઘરચોળું, બાંટ
**કલગો**[1] પું. એક જાતની વનસ્પતિ, ગુલ-મખમલ
**કલગો**[2] પું. [જુઓ 'કલગી[2]' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] મુગટ ઉપરનો શણગાર
**કલ-ઘોષ** પું. [સં.] (મીઠો મધુરો પક્ષીઓના જેવો અવાજ, મીઠો કલ-રવ
**કલ-ઘોષી** સ્ત્રી. [સં.] કોયલ
**કલચરિયું** વિ. [અં. 'કલ્ચર્' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) નકલી, બનાવટી
**કલચલો** પું. નાની ગોળ કાંટા વગરની લીસી ચામડીવાળી માછલી
**કલચી-ખૂંપો** પું. વહાણનો એક ભાગ. (વહાણ.)
**કલચુરિ** પું. દક્ષિણ ભારતનો ઈ. સ. ની ત્રીજી ચોથી સદીઓનો એક રાજવંશ. (સંજ્ઞા.)
**કલચુરિ-કાલ(-ળ)** પું. [+ સં.] કલચુરિ-વંશનો રાજ્યકાલ
**કલચુરિ-વંશ** (-વંશ) પું. [+ સં.] કલચુરિઓનો વંશવેલો
**કલચુરિ-સંવત** (-સંવત્) પું. [+ સં. संवत्सर નું ટૂંકું રૂપ] કલચુરિ રાજાઓએ ચલાવેલો એક સંવત્સર, ચેદિ સંવત (ઈ. સ. ૨૪૯ થી શરૂ થતો સ્વીકારાયેલો)
**કલ-જીભી,-ભું** વિ. [સં. + જુઓ 'જીભ' + ગુ. 'ઈ'-'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.) જેની વાણી ફળે તેવું. (૨) અદેખું
**કલ(-ળ)-જુગ** પું. [સં. कलि-युग] ભારતીય પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે કાલ-ગણનાની ચાર યુગોની પ્રત્યેક ચોકડીમાંનો ચોથો યુગ (૪,૩૨,૦૦૦ વર્ષનો ઈ. પૂ. ૩૧૦૨ની ફેબ્રુઆરીની

૧૮ મીએ શુક્રવારે શરૂ થતો મનાતો). (૨) (લા.) નઠારો અને અધર્મનો સમય. [૦નાં માણસ (રૂ. પ્ર.) કપટ અને અધર્મના વિચારોથી ભરેલાં લોક]

**કલ(-ળ)જુગિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) અધર્મ-ભાવના અને કપટથી ભરેલું

**કલ(-ળ)ણ** ન. [જુઓ 'કળવું' + 'અણ' કૃ. પ્ર.] કળી જવાય તેવી પાણીપોચી કાદવવાળી જગ્યા. (૨) જમીનના ઉપલા પડ નીચે ઢંકાઈ રહેલું પોલાણ

**કલતાણા** સ્ત્રી. મહેસૂલ વસૂલ લેવાનો એક પ્રકારનો વહીવટ

**કલત્ર** ન. [સં.] પત્ની, ભાર્યા, ઘરવાળી, વહુ

**કલત્રવાન** વિ., પું. [+ સં. °વાન્ પ. વિ., એ. વ.] પત્નીવાળો પુરુષ, પરણેલો પુરુષ

**કલ-દાર** વિ., પું. [રવા. + ફા. પ્રત્યય] રણકો કરે તેવો ચાંદીનો રૂપિયો. (૨) વિ. નગદ, રોકડું

**કલધર** સ્ત્રી. એક જાતની સાડી

**કલધાર** ન. બાંધણીનું લૂગડું

**કલ-ધૌત** વિ. [સં.] મીઠા-મધુરા અવાજવાળું. (૨) ન. મીઠો-મધુરો અવાજ, કલરવ

**કલ-ધ્વનિ** પું. [સં.] મીઠો-મધુરો ધ્વનિ (પક્ષીઓ વગેરેનો)

**કલન** ન. [સં.] ગ્રહણ કરવું એ, ધારણ કરવું એ. (૨) ગણતરી. (૩) ગર્ભાધાન પછી ગર્ભની શરૂઆતની સ્થિતિ

**કલન-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ગણિત-વિદ્યાની એક ઉચ્ચ કક્ષાના વિષયનું શાસ્ત્ર, 'કૅલ્ક્યુલસ' (પો. ગો.) [(૩) પિછાણ

**કલના** સ્ત્રી. [સં.] સમઝ. (૨) ગણતરી, અટકળ, અડસટ્ટો.

**કલ-નાદ** પું. [સં.] મીઠો મધુરો અવાજ, કલ-ધ્વનિ, કલ-રવ

**કલપ(-ફ)** પું. [અર. કલ્ફ્] વાળ કાળા રંગવા માટેનો પદાર્થ

**કલપવું[૧]** અ.ક્રિ. [રવા.; સં. कल्पान्त દ્વારા શકય] ઝૂરવું. (૨) કલ્પાંત કરવું, ભારે રડવું. **કલપાવું[૧]** ભાવે., ક્રિ. **કલપાવવું[૧]** પ્રે., સ.ક્રિ.

**કલ(-ર,-ળ)પવું[૨]** જુઓ 'કળપવું.' **કલ(-ર,-ળ)પાવું[૨]** કર્મણિ., ક્રિ. **કલ(-ર,-ળ)પાવવું[૨]** પ્રે., સ.ક્રિ.

**કલપાવવું[૧-૨], કલપાવવું[૧-૨]** જુઓ 'કલપવું[૧-૨]'માં.

**કલપી** ન. ચાસ વગેરેમાં ઊગેલા ઘાસને સાફ કરવાનું ખેડનું સાધન, કરપી

**કલફ** પું. [અર. કલ્ફ્] જુઓ 'કલપ.'

**કલબક (-કચ)** સ્ત્રી. પીળી સુખડ

**કલ-બલ (કલ્ય-અલ્ય)** સ્ત્રી. [રવા.] અનેક અવાજોની સેળ-ભેળ, કલબલાટ, બેઠો શોર-બકોર [બકોર કરવો

**કલબલવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'કલ-બલ',-ના. ધા.] બેઠો શોર-

**કલબલાટ** પું [જુઓ 'કલબલવું'+ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] કલબલ

**કલબલિયાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'કલબલવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] (લા.) ઝાંઝ, કાંસીજોડાં

**કલબલું** વિ. [જુઓ 'કલબલવું'+ ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] (લા.) સાંભળી-સમઝી ન શકાય તેવું

**કલબાણ** પું., ન. નિશાન. (૨) પું. શત્રુ

**કલ-બોલ** પું. [સં. + જુઓ 'બોલ.'] મીઠો-મધુરો બોલ, મધુર વચન

**કલફાત** ન. [અર. કલ્ફાત્] વહાણનાં પાટિયાં બરાબર બેસાડી કયાંયથી હવા કે પાણી પેસી ન જાય એવી રીતે સાંધો પૂરી નાખવી એ. (વહાણ.)

**કલભ** જુઓ 'કરભ.'

**કલ-ભાષણ** ન. [સં.] મીઠું મધુરું બોલવું એ, કલ-બોલ. (૨) બાળકની કાલી કાલી બોલી [(૨) કોયલ

**કલ-ભાષિણી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] મીઠું મધુરું બોલનારી (સ્ત્રી.)

**કલમ[૧]** પું. [સં.] મે-જૂનમાં વવાઈ ડિસેમ્બર-જાન્યુઆરીમાં થતા ચોખાની જાત. (૨) બંગાળમાં થતી ચોખાની એક જાત

**કલમ[૨]** ન. [સં. कदम्ब > પ્રા. कलंब] કદંબની એક જાત, ધારા-કદંબ

**કલમ[૩]** સ્ત્રી. [અર.] લખવાનું બરુનું કે ટાંપવાળું સાધન. લેખણ. (૨) ચીતરવા માટેની પીંછી. (૩) એક ઝાડ ઉપર બીજા ઝાડની ડાળી બાંધી સંમિશ્રણ કરવાની ક્રિયા. (૪) માથાના કપાળ બાજુના ભાગની અસ્ત્રા વતી ખૂણિયા પાડવાની ક્રિયા. [૦કપાવી (રૂ.પ્ર.) ગુનામાં આવતાં નોકરી ઉપરથી મુક્ત કરાવું. ૦કરવી (રૂ.પ્ર.) જુદા જુદા ઝાડની બે ડાળીઓને ત્રાંસી કાપી એકબીજી ઉપર ચડાવવી. ૦કરવું (રૂ.પ્ર.) કાપી નાખવું, ખંડિત કરવું. ૦કાપવી (રૂ.પ્ર.) નોકરીમાંથી દૂર કરવું. ૦ઘડવી (રૂ.પ્ર.) લખવા માટે કલમનો છેડો તૈયાર કરવો. ૦ચાલવી (રૂ.પ્ર.) લખાયે જવું. ૦ને ગોદે (રૂ. પ્ર.) અવિચારી રીતે લખીને. ૦મારવી (રૂ.પ્ર.) કલમથી આડો લીટો કરવો. ૦રોપવી (રૂ.પ્ર.) ઝાડ ઉપર કલમ તૈયાર થઈ જતાં એને જમીન ઉપર ખોડી વાવવી. ૦લગાવવી (રૂ.પ્ર.) કલમ રોપવી. (૨) ઝાડ ઉપર એકબીજી ડાળીની કલમ કરવી. ૦લાગવી[૧] ઝાડ ઉપર કરેલી કલમ સફળ રીતે જોડાઈ જવી]

**કલમ[૪]** સ્ત્રી. [અં. કૉલમ્ન્] ગ્રંથ વગેરેનાં પાનાંઓમાંના લખાણની ઊભી કતાર. (૨) કાયદાના ગ્રંથોમાંના જુદા જુદા અંકિત વાક્યખંડ, 'સેક્શન.' (૩) થયેલા કોલ-કરારની તે તે શરત. (૪) ધારો, નિયમ, 'આર્ટિકલ.' [૦લાગવી[૨] (રૂ. પ્ર.) કાયદાના મુદ્દાઓમાંનો તે તે મુદ્દો લાગુ પડવો]

**કલમ-કશ** વિ. [અર. 'કલમ્' + ફા. 'કશ્' -ખેંચવું] લેખણ વાપરી જાણનારું. (૨) (લા.) મુત્સદ્દી

**કલમ-કશી** [અર. + ફા.] સુંદર છટાદાર લખાણ કરવું એ

**કલમ-કસાઈ** વિ., પું. [અર. + જુઓ 'કસાઈ.'] (લા.) કચેરીનો કારકૂન (તિરસ્કારના ભાવમાં). (૨) ક્રૂર લેખક

**કલમ-ક્રિયા** સ્ત્રી. [અર. + સં.] ઝાડ ઉપર કલમ કરવાની ક્રિયા

**કલમ-ચિત્ર** ન. [અર. + સં.] શબ્દોમાં વ્યક્ત કરવામાં આવતું વ્યક્તિ કે પ્રસંગનું હૂબહૂ બયાન [ભૂલ

**કલમ-ચૂક (-કચ)** સ્ત્રી. [અર.+જુઓ 'ચૂક.'] લખાણમાં થયેલી

**કલમ-ચોર** પું. [અર. + સં.] (લા.) રહસ્યમય લખાણ લખનારો માણસ. (૨) લખવાનો આળસુ માણસ

**કલમ-તરાશ** વિ. [અર. + ફા.] કલમ ઘડનારું. (૨) સ્ત્રી. કલમ ઘડવાનું ચપ્પુ

**કલમ-તસવીર** સ્ત્રી. [અર.] જુઓ 'કલમ-ચિત્ર.'

**કલમ-ત્રાંસ** વિ. [અર. + જુઓ 'ત્રાંસું'] કલમની જેમ

ત્રાંસું કાપેલું કે રહેલું

**કલમ-દાન** ન. [અર. + ફા.], -નિયું ન. [ + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કલમો રાખવાનું ધાતુ કે વાંસ વગેરેનું ઘરું. (૨) (લા.) બારણા-બારી ઉપરનું જાળિયું, 'વેન્ટિલેટર', 'ફેન-લાઇટ' (ગ. વિ.) [ઘરું, કલમ-દાન

**કલમ-દાની** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કલમો રાખવાનું

**કલમ-દાનું** ન. ન. [ + ગુ. 'ઉ'' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] બારણાં-બારી ઉપરનું જાળિયું, 'વેન્ટિલેટર'

**કલમ-ધોરી** વિ., પું. [અર. + સં. धुरक-'ધૂંસરી ધરનાર દ્વારા] (લા.) હોશિયાર માણસ

**કલમ-પોરી** સ્ત્રી. [અર.] લેખન-કળા

**કલમ-બહાદુર** (-બા:દુર) વિ., પું. [અર. + જુઓ 'બહાદુર.'] (લા.) લખવામાં હોશિયાર

**કલમ-બહાદુરી** (-બા:દુરી) સ્ત્રી. [ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] લખવાની કુશળતા, જોરદાર લખાણ

**કલમ-બદ્ધ** વિ. [અર. + સં.], **કલમ-બંદ** (-બન્દ) વિ. અર. + ફા.] લખાણમાં રજૂ થયેલું, શબ્દ-બદ્ધ થયેલું

**કલમ-બંદી** (-બન્દી) સ્ત્રી. [અર. + ફા.] કોઈ પણ ભાગની વ્યવસ્થા તથા કામકાજનું ધોરણ બતાવનારું લખાણ, તપસીલ. (૨) મુદ્દાસરનું લખાણ. (૩) જપ્તી, ટાંચ. (૪) રાજનૈતિક વ્યવસ્થા

**કલમ-બંધી** (-બન્ધી) સ્ત્રી. [અર. + જુઓ 'બંધી.'] નોકરો ઉપર જવું ત્યાં લખવાની બેઠી હડતાલ પાડવી એ, 'પેન-ડાઉન સ્ટ્રાઇક'

**કલમ-બાજ** વિ. [અર. + ફા. પ્રત્યય] લેખન-કાર્યમાં કુશળ

**કલમબાજી** સ્ત્રી. [અર. + ફા.] લેખન-કાર્યની કુશળતા

**કલમલવું** અ. ક્રિ. [રવા.] કંપવું, ધ્રૂજવું. (૨) સળવળવું. (૩) (લા.) ભયભીત થવું

**કલમ-વાર** ક્રિ. વિ. [અર. + સં.] એક પછી એક કલમ આવતી જાય એમ, ફકરાઓના ક્રમ પ્રમાણે, તપસીલ-વાર

**કલમ-હડતાલ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કલમ[૧]' + હડતાલ.'] જુઓ 'કલમ-બંધી.'

**કલમી** ન. [સં. कलम्बी, પું.] બંગાળનું એક શાક

**કલમી[૨]** વિ. [અર.] ઝાડની કલમ કરીને વાવ્યા પછી ઉગાડેલું. (૨) સ્ત્રી. છતેડી ઉપર રખાતો બીજો કૂવો. (વહાણ.)

**કલમી-ડોલ** પું., સ્ત્રી. [ + જુઓ 'ડોલ.'] વહાણની કાઠી. (વહાણ.) [(૨) સુકાન તરફનો નાનો કૂવો. (વહાણ.)

**કલમીન** સ્ત્રી. વહાણની ડોલ-કાઠી, નાનો સઢ. (વહાણ.)

**કલમૂન** પું. કાકીડો, કાચીંડો

**કલમો** પું. [અર. કલિમહ્, કલ્મહ્] ઇસ્લામ ધર્મનું મૂળ સૂત્ર-'લાઇલાહા ઇલ્લલ્લાહો મુહમ્મદુર્ રસૂલુલ્લાહ.' (૨) ઇસ્લામ ધર્મની પહેલી આજ્ઞા. [૦પઢવો (રૂ. પ્ર.) ઇસ્લામ ધર્મની દીક્ષા લેવી. ૦પઢાવવો (રૂ. પ્ર.) ઇસ્લામ ધર્મની દીક્ષા આપવી]

**કલર** પું. [અં.] રંગ, વર્ણ

**કલ-રવ** પું. [સં.] (પક્ષીઓનો) મીઠો મધુરો ધ્વનિ, કલધ્વનિ

**કલ-રોળ** પું. [રવા.] મોટો કલબલાટ, ભારે ઘોંઘાટ

**કલવલવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ઉશ્કેરાવું. (૨) કકળવું

**કલવલાટ** પું. [જુઓ 'કલવલવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ભારે ગોકીરો, રાડારાડ [ખીજવવું. (૪) ટગવવું

**કલવવું** સં. ક્રિ. [રવા.] કરગરવું. (૨) કોચવવું. (૩)

**કલવાટ** પું. [જુઓ 'કલવવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] કાલાવાલા

**કલવાર** સ્ત્રી. દૂધિયા સોપારી [(૩) સમળી

**કલવી** સ્ત્રી. એક જાતની વનસ્પતિ, નાગલી. (૨) બિલાડી.

**કલવેટ** પું. નર-નાળિયેર

**કલવો** જુઓ 'કલેવો.'

**કલ(-ળ)શ** પું. [સં.] લોટો. (૨) શિખર-બદ્ધ દેવાલય ઉપરનું અંડાકાર બાંધકામ. (૩) મધ્યકાલની જૈન રાસ વગેરે રચનાઓમાં ફલશ્રુતિવાળો ભાગ. ((કાવ્ય.)

**કલ(-ળ)શ-પૂજા** સ્ત્રી., **કલ(-ળ)શ-પૂજન** ન. [સં.] માંગલિક પ્રસંગે તેમજ ષોડશોપચાર-પૂજન વગેરે પ્રત્યેક ધર્મક્રિયામાં સૌથી પહેલું કરવામાં આવતું કળશનું પૂજન

**કલ(-ળ)શ-સ્થાપન** ન., -ના સ્ત્રી. [સં.] હિંદુ ધાર્મિક વિધિમાં સૌથી પ્રથમ પૂજનના પાણી માટે કરવામાં આવતી કળશની વિધિપૂર્વક પૂજા

**કલ-શોર** પું. [સં. જુઓ 'શોર.'] જુઓ 'કલ-રવ.'

**કલ-સ્વર** પું. [સં.] જુઓ 'કલ-નાદ.'

**કલહ** પું. [સં.] કજિયો, ટંટો, ઝઘડો. (૨) વિવાદ

**કલહ-કંકાસ** (-કઙ્કાસ) પું. [સં. + જુઓ 'કંકાસ.'] કજિયો-ટંટો, કજિયો-કંકાસ [ધરાવતું, ઝઘડા-ખોર

**કલહ-પ્રિય** વિ. [સં.] જ્યાં ત્યાં કજિયો-કંકાસ કરવાનો શોખ

**કલહ-બીજ** ન. [સં.] ઝઘડાનું મૂળ, લડાઈનું કારણ

**કલહમય** વિ. [સં.] ઝઘડાથી ભરેલું, કંકાસિયું

**કલહ-રસિક** વિ. [સં.] કજિયો કરવામાં રસ લેનારું, કજિયો કરવાની વૃત્તિવાળું, કજિયો કરવો ગમે છે તેવું

**કલહ-શીલ** વિ. [સં.] જ્યાં ત્યાં ઝઘડા કરવા ટેવાયેલું, બાધકણું, ઝઘડાળુ

**કલહ-સ્થાન** ન. [સં.] તકરારની જગ્યા

**કલ-હંસ** (-હંસ) પું. [સં.] મીઠો મધુરો અવાજ કરનારી હંસની એક જાત, રાજહંસ

**કલહંસી** (-હંસી) સ્ત્રી. [સં.] રાજહંસની માદા

**કલહાર** (ક:લાર) પું. એક વનસ્પતિ, કલાર [સં. कुलाहाल]

**કલ-હાસ** પું., -સ્ય ન. [સં.] મીઠું મધુરું હસવું એ

**કલહાંતરિતા** (કલ-હાન્તારિતા) સ્ત્રી. [સં. कलह + अन्तरिता] આઠ નાયિકાઓમાંની નાયક સાથે શરૂમાં ઝઘડો કરી પસ્તાવો કરનારી નાયિકા. (કાવ્ય.)

**કલળાવી** સ્ત્રી. લાંગલી નામની વનસ્પતિ, નાગલી, કલવી

**કલળી** સ્ત્રી. બિલાડી. (૨) સમળી

**કલંક** (કલઙ્ક) પું. [સં.] ડાઘ, ડાઘો. (૨) નિશાન, નિશાની, ચિહ્ન. (૩) ન. (લા.) બદનામી, અપવાદ. (૪) તહોમત, આળ. [ ૦ આવવું, ૦ ચઢ(-ઢ)વું, ૦ચો(-ચોં)ટવું, (-ચોંટવું), ૦બેસવું (-બેસવું), ૦લાગવું (રૂ. પ્ર.) આળ ચડવું, ખોડ બેસવી. ૦ઉતારવું, ૦ધોઈ ના(-નાં)ખવું (રૂ. પ્ર.) આળમાંથી મુક્ત થવું]

**કલંક-કથા** (કલઙ્ક-) સ્ત્રી. [સં.] વ્યક્તિના ઉપર ચડેલા

અપવાદોની કથની, અપકીર્તિનું કથન
**કલંક-કારિણી** (કલઙ્ક-) વિ., સ્ત્રી. [સં.] પોતાની જાતને અને કુટુંબને નામોશી આપનારી સ્ત્રી, કુલટા
**કલંક-કારી** (કલઙ્ક-) વિ. [સં., પું.] પોતાની જાતને અને કુટુંબ સમુદાય દેશ વગેરેને પોતાનાં કુકૃત્યોથી નામોશી અપાવનારું
**કલંક-ભૂત** (કલઙ્ક-) વિ. [સં.] પોતાની જાતને અને કુટુંબ સમુદાય દેશ વગેરેને નામોશીરૂપ બનેલું
**કલંક-હીન** (કલઙ્ક-) વિ. [સં.] એબ વિનાનું, નામોશી વિનાનું, નિષ્કલંક
**કલંકહીન-તા** (કલઙ્ક-) સ્ત્રી. [સં.] કલંકહીનપણું, નિષ્કલંકપણું
**કલંકિત** (કલઙ્કિત) વિ. [સં.] (લા.) જેને નામોશી મળી હોય તેવું, નિંદાયેલું [ચઢ્યું હોય તેવી સ્ત્રી
**કલંકિત,-ની** (કલઙ્કિત,-ની) વિ., સ્ત્રી. [સં.] (લા.) કલંક
**કલંકી**[1] (કલઙ્કી) વિ., પું. [સં.] ડાઘાવાળું. (૨) (લા.) એબદાર. (૩) નામોશી પામેલું
**કલંકી**[2] (કલઙ્કી) જુઓ 'કલ્કિ.'
**કલંકો** (કલઙ્કો) પું. [સં. + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) એબ. (૨) નામોશી
**કલંઠ** (કલણ્ઠ) જુઓ 'કલાંઠ.'
**કલંદર** (કલન્દર) પું. [અર.] ઘરબાર વગેરે સર્વ કાંઈ છોડી અને દાઢી-મૂછ-માથાના વાળ મૂંડાવી ભટકતા ફકીરોનો પ્રકાર. (૨) (લા.) નિઃસ્પૃહ માણસ. (૩) મદારી. (૪) વર્ણસંકર આદમી [રહેલી એક નાડી
**કલંબિકા** (કલમ્બિકા) સ્ત્રી. [સં.] ગરદનના પાછળના ભાગમાં
**કલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] અંશ, ભાગ. (૨) ચંદ્રનો પંદર તિથિઓમાંની પ્રત્યેક તિથિએ વધતો યા ઘટતો અંશ. (૩) સમયનું લગભગ એક મિનિટનું માપ. (૪) વર્તુલના ૩૬૦ અંશોમાંના પ્રત્યેક ભાગનો ૬૦મો ભાગ. (જ્યો.) (૫) (છંદમાં) માત્રા (પિં.). (૬) લલિત વિદ્યાને લગતી કોઈ પણ એક શક્તિ (એવી ૬૪ કળા કહી છે.). (૭) મોર પીંછાં ખોલી જે શોભા રચે છે તે. (૮) કસબ, 'આર્ટ.' (૯) હિકમત, યુક્તિ. (૧૦) (લા.) કપટ. [૦ **કરવી**, ૦ **પાડવી** (રૂ. પ્ર.) શરીરમાં સુશોભિત શોભન કરવાં. ૦ **પૂરવી** (રૂ. પ્ર.) મોરની પોતાનાં પીંછાં ખુલ્લાં કરી શોભા બતાવવી]
**કલાઈ**[1] સ્ત્રી. [હિં.] આંગળાંથી કોણી સુધીનો હાથનો ભાગ. [૦ **કરવી** (રૂ. પ્ર.) કાંડા મરડીને લડવું]
**કલાઈ**[2] જુઓ 'કલઈ.'
**કલાઈ**[3] સ્ત્રી. એક જંગલી ભાજી, કલવા
**કલાઈગર(-રો)** જુઓ 'કલઈ-ગર.'
**કલાઈ-ઘડો** જુએ, 'કલઈ-ઘડો.'
**કલાઈ-ચટ** જુઓ 'કલઈ-ચટ.'
**કલાઈ-દાર** જુઓ 'કલઈ-દાર.'
**કલાઈ-સફેતો(-દો)** જુઓ 'કલઈ-સફેતો.'
**કલાક** પું. [અં. 'ક્લૉક'-મોટું ઘડિયાળ] (લા.) દિવસ અને રાતના મળી સમયના ૨૪ વિભાગોમાંનો પ્રત્યેક એકમ, હોરા, 'અવર'
**કલા(-ળા)-કર** વિ. [સં.] કળા કરનારો મોર, કળા-ધર
**કલા(-ળા)-કલાપ** પું. [સં.] કળાઓનો સમૂહ. (૨) મોરની કળા
**કલાક-શીશી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કલાક' + 'શીશી.'] રેતીના ઝરવાના પ્રકારની કલાકની ગણતરી માટેની જૂની પદ્ધતિની ઘડિયાળ
**કલા(-ળા)-કંદ** (-કન્દ) પું. [સં] (લા.) એક પ્રકારની બરફી
**કલા(-ળા)-કાર** વિ. [સં.] તે તે કલામાં નિષ્ણાત, 'આર્ટિસ્ટ.' (૨) (લા.) દગાબાજ, કપટી
**કલાકીય** વિ. [સં.] કળાને લગતું
**કલા(-ળા)-કુશલ(-ળ)** વિ. [સં.] ભિન્ન ભિન્ન કળાઓમાંની તે તે કળાનો નિષ્ણાત. (૨) હુન્નર-ઉદ્યોગમાં નિષ્ણાત
**કલા(-ળા)-કુશલ(-ળ)-તા** સ્ત્રી. [સં.] કલાકુશળપણું, કળા-કૌશલ. (૨) હુન્નર ઉદ્યોગનું નિષ્ણાતપણું [ચિતરામણ
**કલા(-ળા)-કૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] કળાની રચના. (૨) ચિત્ર,
**કલા(-ળા)-કોવિદ** વિ., પું. [સં.] જુઓ 'કલા-કુશલ.'
**કલા(-ળા)-કૌશલ(-લ્ય)** ન. [સં.] જુઓ 'કલા-કુશલ-તા.'
**કલા(-ળા)-ક્ષય** પું. [સં.] મુખ્યત્વે ચંદ્રની કળાનું ઓછું થવું એ
**કલા(-ળા)-ક્ષેત્ર** ન. [સં.] તે તે કળાને લગતો કાર્ય-વિસ્તાર
**કલા(-ળા)-ગુરુ** પું. [સં.] તે તે કળાનું શિક્ષણ આપનાર આચાર્ય કોટિનો નિષ્ણાત માણસ
**ક-લાગું** વિ. [સં. कु + જુઓ 'લાગ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] લાગ બરોબર ન હોય તેવું, લાગ વગરનું, કથોરું. (૨) (લા.) અઘટિત, અયોગ્ય. (૩) નાલાયક
**કલા(-ળા)-ગૃહ** ન. [સં., પું., ન.] ભિન્ન ભિન્ન કળાઓના નમૂના સચવાતા હોય તેવું મકાન, સંગ્રહસ્થાન, 'મ્યુઝિયમ'
**કલા(-ળા)-ચાતુર્ય** ન. [સં.] કારીગરી, કસબ
**કલાચાર્ય** પું. [સં. कला + आचार्य] જુઓ 'કલા-ગુરુ.'
**કલા(-ળા)-ચિકિત્સક** વિ. [સં.] કળાની ચકાસણી કરનાર, કળા-પારખુ
**કલા(-ળા)-જન્ય** વિ. [સં.] કળાથી ઉત્પન્ન થઈ શકે તેવું
**કલાડી** જુઓ 'કલેડી.'
**કલાડું** જુઓ 'કલેડું.' [કળામય
**કલા(-ળા)ત્મક** વિ. [સં. कला + आत्मन्-क] કળાથી પૂર્ણ,
**કલા(-ળા)-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] કલા-વિષયક ઝીણી નજર, કલા-સૂઝ. (૨) સૌંદર્ય તરફનું વલણ, 'એસ્થેટિક વિઝન' (બ. ક. ઠા.) ['મ્યૂઝ' (ર. હ.)
**કલા-દેવી** સ્ત્રી. [સં.] કાવ્યકળાની દેવી, શારદા, કાવ્યદેવી,
**કલા(-ળા)-ધર** પું. [સં.] કલાનો જ્ઞાતા. (૨) મોર. (૩) ચંદ્ર [ધર સ્ત્રી
**કલા(-ળા)ધરી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કલા-
**કલા(-ળા)-ધામ** ન. [સં.] જ્યાં કળા-કારીગરી સારી રીતે થયેલી છે તેવું સ્થાન (અજંટા-એલોરા વગેરે સ્થાનો)
**કલા(-ળા)ધારી** વિ. [સં., પું.] કલા ધારણ કરનાર, કલામાં નિષ્ણાત [એની સૂઝ કે જ્ઞાન નથી તેવું
**કલાનભિજ્ઞ** વિ. [સં. कला + अनभिज्ञ] જેને કળા કે કળા-
**કલા-નાથ** પું. [સં.] ચંદ્ર [(૨) ચંદ્ર
**કલા(-ળા)-નિધિ** પું. [સં.] તે તે કળાનો નિષ્ણાત માણસ.
**કલા(-ળા)-નિપુણ** વિ. [સં.] જુઓ 'કલા-કુશલ.'
**કલા-નિષ્પત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] તે તે કળા-કારીગરીને મૂર્ત

કરવી એ [આપનાર કલાકાર

**કલા-નિષ્પાદક** વિ. [સં.] તે તે કલા-કારીગરીને મૂર્તતા

**કલા-નિષ્પાદન** ન. [સં.] જુઓ 'કલા-સિદ્ધિ.'

**કલાનુરાગી** વિ. [સં. कला + अनुरागी પું.] તે તે કળાને ચાહનાર, કલા-પ્રિય

**કલા-નૈપુણ્ય** ન. [સં.] જુઓ 'કલા-કુશલતા.'

**કલાન્વિત** વિ. [સં. कला + अन्वित] કલાવાળું, કલા-યુક્ત

**કલાપ** પું. [સં.] ઝૂડો, જથ્થો. (૨) સમૂહ, સમવાય. (૩) મોરનાં પીછાંઓની કળા

**કલાપક** પું. [સં.] એક સળંગ વાક્ય રૂપ બની રહેતા હોય તેવા ચાર શ્લોકોનો સમૂહ. (કાવ્ય.)

**કલા-પક્ષપાતી** વિ. [સં., પું.] કલાનો શોખ ધરાવનારું. (૨) સાહિત્ય-રચનામાં લલિત કલાનું તત્ત્વ હોવું જોઇયે એવું માનનાર ['કૅન્વાસ'

**કલા-પટ** પું. [સં.] જેના ઉપર કલા દોરાય તે વસ્તુ,

**કલા(-ળા)-પટુ** વિ. [સં.] તે તે કળામાં નિષ્ણાત

**કલા-પરખ** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'પરખ.'] કલાની પરીક્ષા, કલા સમઝવાની શક્તિ

**કલા(-ળા)-પારખુ** વિ. [સં. कला + જુઓ 'પારખુ.'] કળાની પરીક્ષ કરનાર, કળા-ચિકિત્સક [કળાનું ચાહક

**કલા-પિપાસુ** વિ. [સં.] (લા.) તે તે કળાનું આગ્રહી,

**કલાપી** પું. [ સં. ] મોર. (૨) લાઠી(સૌરાષ્ટ્ર)ના ભૂતપૂર્વ એક રાજવી કવિ સૂરસિંહજીનું તખલ્લુસ. (સંજ્ઞા.)

**કલા-પીટ** સ્ત્રી. [રવા.] ઘોંઘાટ, શોર-બકોર. (૨) રો-કકળાટ રડારોડ

**કલા(-ળા)-પૂજક** વિ. [સં.] કળાનું સંમાન કરનારુ

**કલા(-ળા)-પૂજન** ન. [સં.] કળા તરફનું સંમાન

**કલા-પૂર્ણ** વિ. [સં.] કળાથી ભરેલું [ઉત્તેજન

**કલા-પોષણ** ન. [સં.] તે તે કળાને આપવામાં આવતું

**કલા(-ળા)-પ્રચાર** પું. [સં.] કળાઓનો ફેલાવો

**કલા-પ્રધાન** વિ. [સં.] જેમાં કોઈ અને કોઈ કળાનું પ્રાધાન્ય છે તેવું

**કલા-પ્રબંધક** (-પ્રબન્ધક) વિ. [સં.] કલાકૃતિઓની વ્યવસ્થા કરી આપનાર, 'આર્ટ એક્ઝિક્યુટિવ'

**કલા-પ્રિય** વિ. [સં.] કળાનું ચાહક, જેને કળાનો શોખ છે તેવું, 'એમેચ્યોર' (ન.-ભો.) [તરફનો ચાહ

**કલા(-ળા)-પ્રેમ** પું. [સં. प्रेमा પું., प्रेम ન.] કળાઓ

**કલા(-ળા)પ્રેમી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'કલા-પ્રિય.'

**કલા-ફિલસૂફી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'ફિલસૂફી.'] કલા-વિષયક તાત્ત્વિક જ્ઞાન, 'એસ્થેટિક્સ' (બ. ક. ઠા.)

**કલા-ફૂલ** ન. [સં. + જુઓ 'ફૂલ.'] (લા.) કાનનું એક ઘરેણું

**કલા-બંધ** (-બન્ધ) પું [સં.] ઉચ્ચારણના કાલમાનને આધારે રચાતી પદ-યોજના

**કલા-બાજ** વિ. [સં. + ફા. પ્રત્યય] કળાઓમાં કુશળ

**કલાબો** પું. અંગરખાં વગેરે કપડાંની બાંયોને મુકાયેલ કાપ, બાંયનો કાપ. (૨) બે છેડા સાંધવા વચ્ચે નખાતી લોઢાની કડી. (૩) તલવારની મૂઠનો એક ભાગ. (૪) બેલગાડીના કઠોડામાં લોઢાની પાટીઓ આડો અંદર રહી શકે તેવડા કાણાવાળો જડવામાં આવતો કકડો. (૫) લોઢું અથવા લાકડાને જોડી મજબૂત કરનારો લોઢાનો ઘડાઉ ઘાટ [મકાન, હુન્નર કળાની શાળાનું મકાન

**કલા(-ળા)-ભવન** ન. [ સં. ] કળાઓના શિક્ષણ માટેનું

**કલા-ભંડાર** (-ભણ્ડાર) પું. [સં. + જુઓ 'ભંડાર.'] કલાકૃતિઓનો ભંડાર, સંગ્રહ-સ્થાન

**કલા-ભાવના** સ્ત્રી. [સં.] કળા પ્રત્યેની લાગણી, કલા-પ્રેમ

**કલાભિજ્ઞ** વિ. [સં. कला + अभि-ज्ञ] કળા કે કળાઓનું જ્ઞાન ધરાવનારુ

**કલાભિજ્ઞ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કલાભિજ્ઞ હોવાપણું

**કલામ** સ્ત્રી. [અર.] વચન, બોલ, વાક્ય

**કલામણ** ત. ફોસલામણી, છેતરપીંડી [કલા-પૂર્ણ

**કલા(-ળા)મય** વિ. [સં.] કલાથી ભરેલું, કલાત્મક,

**કલામય-તા** સ્ત્રી. [સં.] કલાત્મક-તા, કલાપૂર્ણ-તા

**કલા(-ળા)-મંડપ** (-મણ્ડપ) પું. [સં.] જેમાં ભિન્ન ભિન્ન પ્રકારની એક કે એકથી વધુ એકત્રિત થયેલી કલાકૃતિઓ જોવા મળે છે તેવો માંડવો, કલા-સ્થાન

**કલા(-ળા)-મંદિર** (-મન્દિર) ન. [સં.] કલા-ગૃહ, કલા-ધામ

**કલા-મીમાંસક** (-મીમાંસક) વિ. [સં.] કલા કે કલાઓ ઉપર શાસ્ત્રીય રીતે વિચાર કરનાર નિષ્ણાત

**કલા-મીમાંસા** (-મીમાંસા) સ્ત્રી. [સં.] કલા કે કલાઓની શાસ્ત્રીય વિચારણા, 'એસ્થેટિક્સ' (રા. વિ.)

**કલામે-મજીદ, કલામે-શરીફ** ન. [અર.] પ્રતિષ્ઠિત વાણીનો સંગ્રહ –'કુરાને–શરીફ,' 'કુરાન' નામનો મુસ્લિમોનો ધર્મગ્રંથ. (સંજ્ઞા.) [કલામય, સુંદર

**કલા(-ળા)-યુક્ત** વિ. [સં.] કળાથી જોડાયેલું, કળાવાળું,

**કલાર** (કલાઃર) પું. એક જાતનો છોડ, જુઓ 'કલહાર.'

**કલા-રત્ન** ન. [અ.]. (લા.) ઉત્તમ કલા

**કલા-રસ** પું. [સં. કળા ઉપરની લાગણી, કલા-પ્રેમ

**કલારસ-જ્ઞ** વિ. [સં.] કલાના હાર્દનું જ્ઞાન ધરાવનાર

**કલા-રસિક** વિ. [સં. કલાપ્રિય, કલાપ્રેમી

**કલારસિક-તા** સ્ત્રી. [સં.] કલાપ્રેમી હોવાપણું

**કલા(-ળા)-રુચિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કલા-પ્રેમ.'

**કલાલ** પું. [દે. પ્રા. कल्लाल] દારૂ ગાળીને વેચનાર વેપારી

**કલાલ-ખાનું** ન. [+ 'ખાનું.'] દારૂ ગાળવાનું અને વેચવાનું સ્થાન, દારૂનું પીઠું. (૨) (લા.) વ્યસનીઓને ભેગા થવાની જગ્યા

**કલાલ(-લે)ણ(-ણ્ય)** સ્ત્રી. [જુઓ 'કલાલ' + ગુ. 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય], **કલાલણી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'અણી' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કલાલની સ્ત્રી, દારૂ વેચનારી સ્ત્રી

**કલાલય** ન. [સં कला+आ-लय પું. ન.] કલા-ગૃહ

**કલાલ-વાડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી., -ડો પું. [જુઓ 'કલાલ' + 'વાડ[૨]' – 'વાડો.'] કલાલોનો વાસ, કલાલ લોકોનો મહોલ્લો

**કલાલી[૧]** પું. [જુઓ 'કલાલ, + 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કલાલ

**કલાલી[૨]** સ્ત્રી., -લું ન. [જુઓ 'કલાલ' + ગુ. 'ઈ', –'ઉં' ત.પ્ર.] કલાલનો ધંધો

**કલાલેણુ** (-ણ્ય) જુએ ' કલાલણ.'
**કલાવતંસ** (-તંસ) વિ. [સં. कला+अवतंस] કલાના ભૂષણ-રૂપ, ઉત્તમ કલાવિદ
**કલાવતી** વિ., સ્રી. [સં.] નૃત્ત-નૃત્ય વગેરે કળાઓની જાણકાર સ્રી. (૨) એક પ્રકારની વીણા
**કલાવવું**[1] સ.ક્રિ. વખાણ કરી ફુલાવવું–ચડાવવું. (૨) પટાવવું, ફોસલાવવું. (૩) લડાવવું, (૪) ખીજવવું
**કલાવંત** (-વન્ત) વિ. [સં. + પ્રા. वंत (<સં. वत्-वान् પું.)] કળાવાન, કલાનું જ્ઞાન ધરાવનાર
**કલાવંતણ** (-વન્તણ્ય) સ્રી. [સં. + પ્રા. वंत ત. પ્ર. ગુ. 'અણ' સ્રીપ્રત્યય], **કલાવંતી**(-વન્તી) સ્રી. [સં. + પ્રા. પ્રત્યય] નાચનારી ગાનારી ગણિકા–વેશ્યા [કળાવિદ
**કલા(-ળા)વાન** વિ. [સં. कला-वान् પું.] કળાવાળું, (૨)
**કલા(-ળા)-વિજ્ઞ** વિ. [સં.] જુએ 'કળાવિદ.' [શાસ્ત્ર
**કલા(-ળા)-વિજ્ઞાન** ન. [સં.] ભિન્ન ભિન્ન તે તે કળાનું
**કલા(-ળા)-વિદ** [સં. कला-विद्] કળાઓનું જ્ઞાન ધરાવનાર
**કલા(-ળા)-વિદ્યા** સ્રી. [સં.] જુએ ' કલા-જ્ઞાન. '
**કલા-વિધાન** ન. [સં.] કળાનું સર્જન, કળાની રચના, ' ટેક્‌નિક ' (આ. બા.)
**કલાવિધાની** વિ. [સં.], **કલા-વિધાયક** વિ. [સં.] કલાનો સર્જક
**કલા(-ળા)-વિરોધી** વિ. [સં.,પું.] કળાઓનો વિરોધ કરનારું
**કલા(-ળા)-વિવેચક** વિ. [સં.] કળાઓની ખૂબીની મીમાંસા કરનાર, કલા સંબંધી ચર્ચા કરનાર, કલા-મીમાંસક
**કલા(-ળા)-વિવેચન** ન. [સં.] કલા સંબંધી મીમાંસા, કલા-વિષયક ચર્ચા–વિચારણા
**કલા(-ળા)-વિશારદ** વિ. [સં.] જુએ 'કલા–કુશલ.'
**કલા(-ળા)-વિષયક** વિ. [સં.] કલાને લગતું
**કલા-વીર** પું. [સં.] ઉત્તમ કલાકાર
**કલા-વૃત્તિ** સ્રી. [સં.] કળા પ્રત્યેનું વલણ, ' એસ્થેટિક ફૅકલ્ટી ' (રં. હ. પંડ્યા)
**કલા-વેત્તા** વિ. [સં., પું.] જુએ 'કલા-વિદ.'
**કલા-વ્યક્તિ** સ્રી., [સં.] કળાની સ્પષ્ટતા
**કલાવ્યક્તિ-ત્વ** ન. [સં.] કળાની સ્પષ્ટતા હોવા કે કરવાપણું
**કલા(-ળા)-શત્રુ** પું. [સં.] કળાનો દુશ્મન, કળાને વખોડનાર
**કલા(-ળા)-શાલા(-ળા)** સ્રી. [સં.] જુએ 'કલા-ભવન.'
**કલા-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] તે તે કલાના સ્વરૂપ વગેરેનો ખ્યાલ આપતું શાસ્ત્ર, 'એસ્થેટિક્સ' (ન. દે.)
**કલા-શિક્ષક** પું. [સં.] તે તે કળા શીખવનાર વિદ્વાન, 'આર્ટ-માસ્ટર' [અધ્યયન, તે તે કળાની તાલીમ
**કલા(-ળા)-શિક્ષણ** ન., **કલા-શિક્ષા** સ્રી. [સં.] તે તે કળાનું
**કલા-સર્જક** વિ. [સં.] કળાનું સર્જન કરનાર
**કલા-સર્જન** ન. [સં.] કળાની રચના, કળાનો આવિષ્કાર
**કલા-સંગ્રહસ્થાન** (-સઙ્ગ્રહ-) ન. [સં.] ભિન્ન ભિન્ન કલાઓ-ની વસ્તુઓનું સંગ્રહ-સ્થાન, 'મ્યુઝિયમ'
**કલા(-ળા)-સંપન્ન** (-સમ્પન્ન) વિ. [સં.] જુએ 'કલાવાન.'
**કલા-સંપાદન** (-સમ્પાદન) ન. [સં.] કલાની પ્રાપ્તિ, કલા-સિદ્ધિ
**કલા-સંપ્રદાય** (-સમ્પ્રદાય) પું. [સં.] તે તે કળામાં રસ લેનારા કલાવિદોની કાર્ય-રીતિ, 'સ્કૂલ ઑફ આર્ટ'
**કલા-સંવેદન** (-સંવ્વેદન) ન. [સં.] કળાનું ભાન, કળાની સ્ફુરણા
**કલા-સાધ્ય** વિ. [સં.] કળા દ્વારા સિદ્ધ કરી શકાય તેવું
**કલા-સિદ્ધિ** સ્રી. [સં.] કળાના સર્જન-પ્રસારણમાં મળેલી સફળતા [કળાનું ખીલી ઊઠેલું રૂપ
**કલા-સૌષ્ઠવ** ન. [સં.], **કલા-સૌંદર્ય** (-સૌન્દર્ય) ન. [સં.]
**કલા-હૃદય** ન. [સં.] કળામાં આદર હોય એવી ચિત્ત-વૃત્તિ, કલા પ્રત્યે ભાવવાળી મનો-વૃત્તિ
**કલાંકલાં** ક્રિ. વિ. સંપૂર્ણ ખીલ્યું હોય એમ
**ક-લાંઠ** વિ. [જુએ 'લંઠ' – 'લાંઠ'; 'ક' ખરાબ અર્થનો વાચક સ્વાર્થે] લુચ્ચું, બેશરમ. (૨) ગાંઠે નહિ તેવું. (૩) કજિયાખોર
**કલાંઠી** સ્રી. શરીરનું એક પાસું. (૨) શરીરની પાંસળી, કલોઠ
**કલિ(-ળિ)** પું. [સં.] ટંટો, ઝઘડો, કજિયો, કલહ. (૨) જુએ 'કલ-જુગ.' (૩) (લા.) કળિયુગનો મનાતો અધિષ્ઠાતા મલિન દેવ. (સંજ્ઞા.) (૪) પાપની બુદ્ધિ
**કલિ-કલુષ-હારી** વિ. [સં., પું.] કળિયુગનાં પાપ હરણ કરનાર
**કલિકા** સ્રી. [સં.] કળી, અણખીલેલા ફૂલનો નાનોમોટો ડોડો. (૨) એક વર્ણમેળ છંદ. (પિં.) (૩) સ્વ. કવિ. ખબરદારે મનહર છંદનો એ નામથી ઉપજાવેલો પ્રકાર. (પિં.)
**કલિ(-ળિ)-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] જુએ 'કલ-જુગ.'
**કલિકાલ-સર્વજ્ઞ** વિ. [સં.] કળિયુગનાં બધાં શાસ્ત્રોનું જાણકાર. (૨) પું. સોલંકી કાલના એક મહાન વિદ્વાન જૈનાચાર્ય હેમચંદ્રસૂરિનું એ બિરુદ
**કલિ(-ળિ)-કાળ** જુએ ' કલિ-કાલ. '
**કલિ(-ળિ)-જુગ** જુએ ' કલ-જુગ.'
**કલિત** વિ. [સં.] જાણવામાં આવેલું, કળેલું
**કલિ-પ્રિય** વિ. [સં.] કજિયા વહાલા છે તેવું, કજિયા કરાવતું ફરતું
**કલિ(-ળિ)-મલ(-ળ)** પું. [સં.] (લા.) કળિયુગની દુષ્ટ અસર
**કલિયારો** પું. સુરત તરફ થતી એ નામની એક ભાજી
**કલિ(-ળિ)-યુગ** પું. [સં.] જુએ ' કલ-જુગ.'
**કલિ(-ળિ)યુગ-સંવત** (-સંવ્વત) જુએ ' કલજુગ-સંવત. '
**કલિયો**[1] પું. [જુએ ' કલી ' + ગુ. 'યું'. ત. પ્ર.] (લા.) છાસ રાખવાનું કલાઈ કરેલું વાસણ
**કલિયો**[2] પું. હાથનું એક ઘરેણું
**કલિલ** વિ. [સં. સમાસમાં ઉત્તરપદે] –થી ઢંકાયેલું. (૨) -થી મિશ્રિત. (૩) અભેદ્ય. (૪) ગહન. (૫) ન. અ-વ્યવસ્થિત ઢગલો [નો નિષેધ કર્યો છે તેવું
**કલિ-વર્જ્ય** વિ. [સં.] સ્મૃતિગ્રંથોએ કળિયુગમાં જે કાર્યો-
**કલિંગ** (કલિઙ્ગ) પું. [સં.] એક પક્ષી. (૨) કોરોમાંડલ કાંઠાનો ભારતવર્ષનો એક પ્રાચીન પ્રદેશ, ઓરિસ્સા, ઉત્કલ દેશ. (સંજ્ઞા.)
**કલિં(-ગિં,-લીં,-ળીં)ગડ(-ડું)** ન. કાલિંગડુ, તરબૂચ
**ક(-કા)લિંગડો** જુએ ' કાલિંગડો.'
**કલિંગ-બીજ** (કલિઙ્ગ-) ન. [સં.] અંદરજનાં બી
**કલિંદ** (કલિન્દ) પું. [સં.] ભારતવર્ષનો એક પ્રાચીન પર્વત

(હિમાલયનો 'જનમોતરી' નજીકનો વાંદરપુચ્છ ગિરિ-માળાનો એક પહાડ, જેના પરથી 'યમુના'નું એક નામ 'કાલિંદી'). (સંજ્ઞા.)

**કલિંદ-કન્યા, કલિંદ-તનયા, કલિંદ-તનુજા, કલિંદ-સુતા** (કલિન્દ-) સ્ત્રી. [સં.] કલિંદ પર્વતમાંથી નીકળેલી 'કાલિંદી' નદી (યમુના નદીનું બીજું નામ.) (સંજ્ઞા.)

**કલી** સ્ત્રી. જુઓ 'કલઈ.' [૦ કરવી (રૂ. પ્ર.) માથાના વાળ ઉતારી ટકો કરવો. (૨) છેતરી લૂંટી લેવું]

**કલી-કામ** ન. ટોડાની ગૂંથણીવાળું ચણતર. (૨) સરખા ચાપનો વાટો, સીઢીવાળું સીધું વાટા-કામ. (સ્થા)પત્ય.)

**કલીમલી** સ્ત્રી. એ નામની એક ભાજી

**કલીં(-લીં)ગડ,-ડું** જુઓ 'કલિંગડ,-ડું.'

**કલુષ** વિ. [સં.] કાદવવાળું, કીચડ-ગારાવાળું. (૨) (લા.) રૂંધાયેલું. (૩) ગુસ્સાવાળું. (૪) ક્રૂર. (૫) દુષ્ટ. (૬) ન. કાદવ

**કલુષ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કલુષપણું

**કલુષિત** વિ. [સં.] કલુષ થયેલું. ગંદું થયેલું, (૨) અપવિત્ર થયેલું, મલિન. (૩) (લા.) કચવાયેલું, રિસાયેલું. (૪) દુષ્ટ (વાતાવરણ વગેરે), દૂષિત

**કલું(-લૂં)બો** પું. કડવા સ્વાદવાળી એક વનસ્પતિ (ચોમાસુ તાવ માટે કડુ કરિયાતું અને કલુંબાનો ઉકાળો ગુણપ્રદ)

**કલૂડું** વિ. કાળું-ભૂરું, મેલા રંગનું

**કલૂંબો** જુઓ 'કલુંબો.'

**કલેક્ટર** વિ., પું. [અં.] જિલ્લાનો વડો અધિકારી, સમાહર્તા

**કલેક્ટર-પદ** ન. [+ સં.], -ડું ન. [+ ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] કર ઉઘરાવનાર અમલદાર કલેક્ટરનો હોદ્દો

**કલેક્શન** ન. [અં.] એકઠું કરવું એ, સંઘરો, જથ્થો, સમૂહ, સંગ્રહ [હિં. 'કલેજા'] જુઓ 'કાળજું.'

**કલેજું** ન. [સં. कालेयक- > પ્રા. कालिज्जअ-; ગુ. 'કાળજું,'

**કલે(-લેં)ટ(-ઠ) કલે(-લેં)ટ(-ઠ))** વિ. તોફાની

**કલેડી**[૧] સ્ત્રી. [જુઓ 'કલેડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] એકે વેતર વિયાઈ ન હોય તેવી ગાય કે ભેંસ

**કલેડી**[૨] (કલેઃડી) સ્ત્રી. [જુઓ 'કલેઢી.'] માટીની નાની તવી, નાનું કલેડું. (૨) ઠીબ, નાનું ઠીબડું

**કલેડું**[૧] ન. એક વેતર વિયાઈ ન હોય તેવી ગાય કે ભેંસ

**કલેડું**[૨](-ઢું) (કલેઃડું) ન. [દે. પ્રા. काहल्लिआ સ્ત્રી. + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] માટીનો તવો, કલાડું. (૨) ઠીબ, ઠીબડું

**કલેઢી** સ્ત્રી. [દે.પ્રા. काहल्लिआ સ્ત્રી. + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નાનો તવો. (૨) ઠીબ, નાનું ઠીબડું

**કલેઢું** ન. [જુઓ 'કલેડું.'] જુઓ 'કલેડું.[૨]' [મરણ

**કલેણું** વિ. જુવાન માણસને લગતું. (૨) ન. (લા.) જુવાન

**કલેપ** પું. આર, કાંજી, ખેળ

**કલેપાસ** ન. [અં. કૅલિપર્સ] ગોળ પદાર્થનો વ્યાસ માપવાનું એક સાધન, કમાનદાર પરકાર, 'કૅલિપર'

**કલેફ** જુઓ 'કલફ.' [(વહાણ.)

**કલેલાં** ન., બ.વ. ફૂટ દોઢ ફૂટ લાંબા–માથા વગરના–ખીલા.

**કલેવર** ન. [સં., પું., ન.] શરીર, દેહ, કાયા. (૨) (લા.) મુદ્દાની બાબત, સત્ત્વ [કે વિષયનું ઘડતર

**કલેવર-વિધાન** ન. [સં.] શરીરનું બંધારણ. (૨) (લા.) સ્વરૂપ

**કલેવો** પું. [દે. પ્રા. कल्लेवअ-] સવારમાં કરવામાં આવતો નાસ્તો. (૨) લગ્નાદિ પ્રસંગે પરણવા આવેલા વરને અને જાનનાં માણસોને કરાવવામાં આવતો સવારનો નાસ્તો

**કલેસર** પું. એક જાતનું કૂતરા જેવું શિકારી પ્રાણી. (૨) ન. એક જાતનું પક્ષી [ગાય

**કલેંટ(-ઠ) (કલેંટ(-ઠ))** જુઓ 'કલેટ.' (૨) સ્ત્રી. કઠણ શેડવાળી

**કલેંતું (કલેંતું)** ન. બચ્ચાંઓને માથે બાંધવાની કસવાળી ટોપી, ગલેથી

**કલેંદુ (કલેન્દુ)** પું. [સં. कला + इन्दु] બીજનો ચંદ્ર

**કલેંધું (કલેંધું)** વિ. રસ્તાની બાજુનું. (૨) એક કોર કે બાજુના ખૂણાવાળું

**કલૈ** જુઓ 'કલઈ.'

**કલૈ-ગર(-રો)** જુઓ 'કલઈ-ગર.'

**કલૈ-ઘડો** જુઓ 'કલઈ-ઘડો.'

**કલૈ-ચટ** જુઓ 'કલઈ-ચટ.'

**કલૈ-દાર** જુઓ 'કલઈ-દાર.'

**કલૈયા** સ્ત્રી. મલખમની રમતનો થાંભલાનો એક દાવ

**કલૈયું** ન. [જુઓ 'કલઈ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] છાસ દહીં વગેરે માટે તાવડીના આકારનું કલઈનું વાસણ

**કલૈયો** પું. [જુઓ 'કલૈયું.'] (લા.) કલઈના રંગનો રૂપાળો છોકરો કે જુવાન માણસ, કનૈયો કુંવર

**કલૈ-સપેતો(-દો)** જુઓ 'કલઈ-સપેતો(-દો).'

**કલો(-ળો)** (કઃલો,-ળો) પું. [कलह-] કલહ, કજિયો, કંકાસ

**ક-લોણું** વિ. લાગ વગરનું, ક-લાગું. (૨) (લા.) નોધારું. (૩) ખરાબ

**કલોચડી** જુઓ 'કરચલી.'

**કલોઠું**[૧] જુઓ 'કરોઠું.[૧]'

**કલોઠું**[૨] જુઓ 'કરોઠું.[૩]'

**કલોડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. કમળ-કાકડી [ત્રણ વરસની વાછડી

**કલોડી** (કઃલોડી) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. कल्होडिआ] ગાયની બે

**કલોધું** વિ. અડચણ પાડે તેવું, મુશ્કેલી ભરેલું

**કલોપકારક** વિ. [સં. कला + उपकारक] કલાને પોષક, રસ-લક્ષી, 'એસ્થેટિક' (મ. ન.)

**કલોપનતા** સ્ત્રી. [સં. कला + उपनता] સંગીતની એકવીસ મૂર્છનાઓમાંની એક. (સંગીત.)

**કલોયું** વિ. અણધટતું (નાનું કે જુવાન મરણું)

**કલોલ** પું. [સં. कल्लोल] જુઓ 'કલ્લોલ.'

**કલોલવું** અ. ક્રિ. [સં. कल्लोल,-ना. धा.] જુઓ 'કલ્લોલવું.'

**કલોંજી** (કલોંજી) સ્ત્રી., ૦ જીરું ન. શાહજીરું

**કલોંઠ** (કલોંઠ) વિ. કલેંટ, કજિયાળું. (૨) (લા.) વ્યવહારમાં ન સમઝનારું. (૩) દોહવા ન આપે તેવું, અકોણું (ઢોર)

**કલોંઠું**(કલોંઠું) વિ. [+ ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કસાયેલું

**કલ્ક** પું. [સં.] ઓસડિયાંનો ઉકાળો. (૨) ઘી તેલ વગેરેનો એક પાક-સંસ્કાર. (૩) લૂગદી, લોંદો. (૪) કાનનો મેલ. (૫) કાદવ, કીચડ [હાડકું

**કલ્કાસ્થિ** ન. [સં. कल्क + अस्थि] ખભાની ઢાલનું ત્રિકોણાકાર

**કલ્કિ, -લ્કી** પું. [સં.] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે વિષ્ણુના ૨૪ માંનો અથવા દસમાંનો છેલ્લો અવતાર, નકળંક. (સંજ્ઞા.)

**કલ્ચર** ન. [અં.] સંસ્કૃતિ. (૨) વિ. (ગુ. પ્રયોગ) બનાવટી

યા કુદરતી પ્રકારના અનુકરણે છીપોમાં ઇજેક્શનથી કણ નાખી મેળવવામાં આવતાં (મોતી)
**કલચરિયાં** ન., બ. વ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કલ્ચર મોતી
**કલ્પ** પું. [સં.] શાસ્ત્રની આજ્ઞા. (૨) શાસ્ત્રની વૈકલ્પિક આજ્ઞા. (૩) પ્રસ્તાવ, નિર્દેશ, સિદ્ધાંત, 'થીયરી' (કે. હ.), 'આઇડિયા' (ન. પા.) (૪) ધાર્મિક વિધિની પદ્ધતિ. (૫) ૪૩,૨૦,૦૦,૦૦૦ વર્ષોનો એકમ–૧૦૦૦ યુગોનો સમય–બ્રહ્માનો એક દિવસ (પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે). (૬) વેદનાં છ અંગોમાંનું એ નામનું એક (જેમાં યજ્ઞયાગાદિક ક્રિયાના નિયમોનું પ્રતિપાદન મળે છે.). (૭) વિ. (સમાસને અંતે 'લગભગ'ના અર્થમાં; જેમકે 'મૃત-કલ્પ' —લગભગ મરી ગયેલું લાગતું) લગભગ, ઘણુંખરું
**કલ્પક** વિ. [સં.] કલ્પના કરનાર, અનુમાન બાંધનાર. (૨) કલ્પના રજૂ કરનાર કલાકાર, 'ક્રિયેટિવ આર્ટિસ્ટ' વિ. ક.)
**કલ્પકત્તા** સ્ત્રી. [સં.] કલ્પના-શક્તિ, મૌલિક કલ્પન, 'ઓરિજિનાલિટી' (વ. ઓ.=આ. બા.)
**કલ્પ-કાર** વિ., પું. [સં.] ભિન્ન ભિન્ન કલ્પસૂત્રોનો રચનાર તે તે ઋષિ [જુઓ 'કલ્પ(૫).'
**કલ્પકાલ(-ળ)** પું. [સં.] બ્રહ્માના એક દિવસનો સમય-પટ,
**કલ્પ-ક્ષય** પું. [સં.] સૃષ્ટિનો પ્રલય
**કલ્પ-ગ્રંથ** (-ગ્રન્થ) પું. [સં.] વેદમંત્રોનો કેવી રીતે યજ્ઞાદિમાં ઉપયોગ કરવો એ જણાવનાર તે તે સૂત્ર-ગ્રંથ
**કલ્પ-તરુ, કલ્પ-દ્રુમ** ન. [સં., પું.] જુઓ 'કલ્પ-વૃક્ષ.'
**કલ્પ-ધર** પું. [સં.] સંવત્સરી આડા પાંચ દિવસ હોય તે દિવસ, શ્રાવણ વદિ અમાસનો દિવસ (ત્યાંથી 'કલ્પસૂત્ર' વાંચવાનો આરંભ થાય છે.) (જૈન.)
**કલ્પન** ન. [સં.] કલ્પના કરવી એ, ધારણા, 'ઇમેઇજ' (ઉ.જો.), 'ઇમેજિનેટિવ કૉન્સેપ્શન' (વિ. ૨.), 'ફિક્શન' (વિ. મ.)
**કલ્પના** સ્ત્રી. [સં.] નવું ચિંતવી કે ઉપજાવી કાઢવાની ક્રિયા, તર્કબુદ્ધિ, અનુમાન, 'હાઇપોથીસિસ.' (૩) ધારણા, ખ્યાલ. (૪) તરંગ, બુટ્ટો, તુક્કો, 'ઇમૅજેનેશન' (ર. મ.)
**કલ્પના-ગમ્ય, કલ્પના-ગોચર** વિ. [સં.] તર્ક પહોંચી શકે તેવું, વિચારમાં આવી શકે તેવું
**કલ્પના-ગૌરવ** ન. [સં.] કાર્ય કરવામાં સમર્થ કારણની અલ્પતાની કલ્પના હોવાપણાનો દોષ. (વેદાંત.)
**કલ્પના-ચક્ષુ** સ્ત્રી. [સં. ન.] કલ્પનારૂપી આંખ
**કલ્પના-ચિત્ર** ન. [સં.] માત્ર તર્કશક્તિની મદદે ઊભું કરેલું ચિતરામણ
**કલ્પના-જનિત** વિ. [સં.] કલ્પનામાંથી ઊભું થયેલું
**કલ્પના-જન્ય** વિ, [સં.] કલ્પનાથી ઊભું કરી શકાય તેવું
**કલ્પના-તરંગ** (-તરઙ્ગ) પું., બ. વ. [સં.] કલ્પનાનાં મોજાં, એક ઉપર એક આવતી કલ્પનાની શૃંખલા, 'ફેન્સી' (આ. બા.) [પહોંચી ન શકે તેવું
**કલ્પનાતીત** વિ. [+સં. अतीत] જ્યાં કલ્પના કે તર્ક
**કલ્પનાત્મક** વિ. [+સં. आत्मन्-क] કેવળ કલ્પનાથી ભરેલું, કલ્પનામય, કલ્પના-મૂલક
**કલ્પના-પ્રધાન** વિ. [સં.] જેમાં સત્યાંશ થોડો છે અને કલ્પનાની મુખ્યતા છે તેવું
**કલ્પના-પ્રભાવ** પું. [સં.] કલ્પના-શક્તિનું સામર્થ્ય, તર્કશક્તિનું પ્રાબલ્ય, 'ઇમેજિનેશન' (બ. ક. ઠા.)
**કલ્પના-બળ(-ળ)** ન. [સં.] કલ્પના-શક્તિ
**કલ્પના-બાજ** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] કલ્પના કરવામાં પ્રવીણ
**કલ્પના-બીજ** ન. [સં.] કરેલી કલ્પનાના મૂળમાં રહેલું તત્ત્વ, વિચારનું ઉદ્ભવ-સ્થાન
**કલ્પનામય** વિ. [સં.] સંપૂર્ણ રીતે કલ્પનાથી ભરેલું
**કલ્પના-મૂલક** વિ. [સં.] જેના મૂળમાં કલ્પના રહેલી છે તેવું, જે સર્જન કે ક્રિયા પાછળ કલ્પના-બળ છે તેવું
**કલ્પના-રાજ્ય** ન. [સં.] (લા.) કલ્પવામાં આવેલો ચોક્કસ પ્રકારનો આદર્શ, કલ્પિત આદર્શ, 'યુટોપિયા.' (અં. પુ.)
**કલ્પના-લાઘવ** ન. [સં.] કાર્યને ઉત્પન્ન કરવા વિશે સમર્થ વસ્તુની કલ્પના. (વેદાંત.)
**કલ્પના-લાલિત્ય** ન. [સં.] તરંગ-વૃત્તિ, કલ્પના-તરંગ, કલ્પના-સૌંદર્ય, તરંગ-લીલા, 'ફેન્સી' (બ. ક. ઠા.)
**કલ્પના-લીલા** સ્ત્રી. [સં.] મનમાં ઊઠેલા તરંગોનો વિસ્તાર
**કલ્પના-વાદ** પું. [સં.] કળા એ અનુભવ ઉપરથી કરેલી કલ્પના છે એવો મત–સિદ્ધાંત
**કલ્પનાવાદી** વિ. [સં., પું.] કલ્પનાવાદમાં માનનારું
**કલ્પના-વિહાર** પું. [સં.] કલ્પના કરવામાં રચ્યાપચ્યા રહેવું એ, કલ્પનામાં મશગૂલ રહેવાપણું
**કલ્પનાવિહારી** વિ. [સં., પું.] કલ્પના-વિહાર કરનારું
**કલ્પના-વૈભવ** પું. [સં.] કલ્પનાની ગંભીર ભવ્યતા, 'ઇમેજિનેશન' (અ. રા.)
**કલ્પના-વ્યાપાર** પું. [સં.] કલ્પનાની પ્રવૃત્તિ, 'પ્રોસેસ ઑફ કૉન્ફેશન' (પ્રા. વિ.) [તાકાત, પ્રતિભા-બળ
**કલ્પના-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કલ્પના-બળ, કલ્પના કરવાની
**કલ્પના-શીલ** સ્ત્રી. [સં.] કલ્પના કરવા ટેવાયેલું
**કલ્પનાશીલ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કલ્પના કરવાની સતત આદત
**કલ્પના-સામર્થ્ય** ન. [સં.] જુઓ 'કલ્પના-બલ.'
**કલ્પના-સૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] કલ્પનામાંથી ઊભું કરેલું આલેખન
**કલ્પનીય** વિ. [સં.] કલ્પના કરવા–કરાવવા યોગ્ય, કલ્પના કરવા જેવું, કલ્પી શકાય તેવું
**કલ્પનોત્થ** વિ. [+ સં. उत्थ] કલ્પનામાંથી ઊભું થયેલું, કલ્પના જનિત, કાલ્પનિક, 'ઇમેજિનેટિવ'
**કલ્પ-લતા** સ્ત્રી. [સં.] ઇચ્છેલું પૂરું પાડનારી મનાતી એક પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણેની વેલ
**કલ્પ-વિદ્યા** વિ. [સં.] અઢાર વિદ્યા માંહેની એ નામની એક
**કલ્પવું** સ. ક્રિ. [સં. क्लृप्-कल्प्, તત્સમ] કલ્પના કરવી, અટકળ કરવી, ધારવું. **કલ્પાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કલ્પાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**કલ્પ-વૃક્ષ** ન. [સં., પું.] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે જે વૃક્ષ નીચે ઇચ્છા કરવાથી ઇચ્છા કરનારને વસ્તુ મળે તેવું વૃક્ષ, કલ્પ-તરુ, કલ્પ-દ્રુમ
**કલ્પ-સૂત્ર** ન. [સં.] યજ્ઞયાગાદિમાં મંત્રોનો ઉપયોગ બતાવનાર તે તે સૂત્ર-ગ્રંથ. (૨) જૈન સાધુઓના આચાર વર્ણવતો એક ચરિતાત્મક સૂત્ર-ગ્રંથ. (જૈન.). (સંજ્ઞા.)
**કલ્પાદિ** પું. [સં. कल्प + आदि] કલ્પ-કાલનો આરંભ

(૨) ચૈત્ર માસમાં કરવામાં આવતો એક ભારતીય-હિંદુ ધાર્મિક વિધિ ['કલ્પાદિ(૧).'

**કલ્પારંભ** (-રમ્ભ) પું. [સં. कल्प + आरम्भ] જુઓ

**કલ્પાવવું, કલ્પાવું** જુઓ 'કલ્પવું'માં.

**કલ્પાંત** (કલ્પાન્ત) પું [સં. कल्प + अन्त] બ્રહ્માના દિવસનો અંત, જગતનો તે તે દિવસના અંતનો પ્રલય-કાળ, મહા-પ્રલયયનો સમય. (૨) (લા.) અત્યંત રો-કકળાટ, ભારે મોટી રડારોળ [(લા.) રો-કકળાટ કરાવનારું

**કલ્પાંત-કારી** (કલ્પાન્ત-) વિ. [સં., પું.] પ્રલયકારી. (૨)

**કલ્પાંત-કાલ(-ળ)** (કલ્પાન્ત-) પું. [સં.] બ્રહ્માના પ્રત્યેક દિવસનો અંત, કલ્પાંતનો સમય, મહાપ્રલય-કાલ

**કલ્પાંત-સ્થાયી** (કલ્પાન્ત-) વિ. [સં., પું.] કલ્પના અંત સુધી સ્થિર રહેનારું

**કલ્પિત** વિ. [સં.] કલ્પેલું, ધારેલું, 'હાઇપોથેટિકલ.' (૨) બનાવેલું, રચેલું. (૩) તદ્દન મૂળમાથા વિના ઊભું કરેલું, ગપથી ભરેલું, કૃત્રિમ, બનાવટી

**કલ્પિત આદર્શ** પું. [સં.] જુઓ 'કલ્પના-રાજ્ય,' 'યુટોપિયા'

**કલ્પિત કથા** સ્ત્રી. [સં.] કલ્પનામાંથી ઊભી થયેલી કે આનુ-શ્રુતિક પરંપરાએ મળેલી વાત, 'મિથ' (ન. ભો.). (૨) નવલકથા, 'નૉવેલ' (ર. મ.), 'ફિક્શન' (ન. ભો.)

**કલ્પિતાર્થ** પું. [+ સં. अर्थ] ન હોય તેવો ઊભો કરેલો અર્થ કે માયનો, 'હાઇપોથીસિસ' (હ. પ્રા.)

**કલ્પ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'કલ્પનીય.'

**કલ્મષ** ન. [સં., પું., ન.] ડાઘો. (૨) પાપ, પાતક. (૩) ગંદકી. (૪) (લા.) કલંક, કાળી ટીલી, લાંછન. (૫) વિ. ગંદું, મેલું

**કલ્મષ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ગંદકી, મલિનતા

**કલ્યાણ[1]** વિ. [સં.] શુભ, માંગલિક. (૨) શ્રેય-રૂપ, શ્રેય-સ્કર. (૩) સુખી, ભાગ્યશાળી. (૪) ન. મંગળ. (૫) શ્રેય, હિત, ભલું. (૬) સુખ-શાંતિ, 'વેલ્ફેર'

**કલ્યાણ[2]** પું. [સં. कल्याणी સ્ત્રી.] એ નામનો સાંઝનો એક રાગ. (સંગીત.)

**કલ્યાણક** ન. [સં.] સમય વીત્યા પછી પડિલેહણ થાય એના પ્રાયશ્ચિત્તરૂપનું એક ખાસ તપ. (જૈન). (૨) તીર્થંકરના જીવનને લગતા મુખ્ય પ્રસંગોનો તે તે સમય (ચ્યવન જન્મ દીક્ષા કૈવલ્ય અને નિર્વાણમાંનો પ્રત્યેક સમય.) (જૈન.) [કરનાર

**કલ્યાણ-કર** વિ. [સં.], **-કર્તા** વિ. [સં., પું.] કલ્યાણ

**કલ્યાણ-કામ** વિ. [સં.] કલ્યાણની કામના-ઈચ્છાવાળું

**કલ્યાણ-કામોદ** પું. [જુઓ 'કલ્યાણ[2]' + સં. कामोदिनी સ્ત્રી.] સંપૂર્ણ જાતિનો એક સંકર રાગ. (સંગીત.)

**કલ્યાણકારિણી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] કલ્યાણ કરનારી સ્ત્રી

**કલ્યાણકારી** વિ. [સં., પું.], **કલ્યાણ-કૃત** વિ. [સં. °कृत्] જુઓ 'કલ્યાણ-કર.' [પર્યટન

**કલ્યાણ-ચર્યા** સ્ત્રી. [સં.] જનતાનું શ્રેય કરવા માટેનું

**કલ્યાણ-ચિંતન**(-ચિન્તન) ન. [સં.] કલ્યાણ કરવાનો વિચાર

**કલ્યાણ-જનક** વિ. [સં.] જુઓ 'કલ્યાણ-કર.'

**કલ્યાણ-નટ** પું. [જુઓ 'કલ્યાણ[2] + સં.] એ નામનો એક સંકર રાગ. (સંગીત.) [વૃત્તિવાળું

**કલ્યાણ-નિષ્ઠ** વિ. [સં. + निष्ठा, બ.વ્રી.] કલ્યાણ કરવાની

**કલ્યાણ-નિષ્ઠા** સ્ત્રી. [સં.] કલ્યાણ કરવાની વૃત્તિ

**કલ્યાણ-પરિણામી** વિ. [સં., પું.] જેનું ફળ કલ્યાણ-રૂપ છે તેવું, સુખાંત [છૂટવાની ભાવના

**કલ્યાણ-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] જનતા કે હરકોઈનું કલ્યાણ કરી

**કલ્યાણમસ્તુ** કે.પ્ર. [સં. कल्याणम् + अस्तु] 'મંગળ થાઓ' એવો ઉદ્ગાર

**કલ્યાણ-મંત્ર** (-મન્ત્ર) પું. [સં.] કલ્યાણકારી ધ્વનિ

**કલ્યાણ-મૂર્તિ** સ્ત્રી. [સં.] (લા.) હરકોઈનું કલ્યાણ કરવાની ભાવના ધરાવનાર વ્યક્તિ [મુસાફરી

**કલ્યાણ-યાત્રા** સ્ત્રી. [સં.] લોકોને નિમિત્તે હિતકારક

**કલ્યાણ-રાજ્ય** ન. [સં.] લોકોનું સર્વ રીતે કલ્યાણ થવાની વ્યવસ્થાવાળું રાજ્ય

**કલ્યાણ-વચન** ન. [સં.] માંગલિક વાણી. (૨) આશીર્વચન

**કલ્યાણ-શ્યામ** પું. [જુઓ 'કલ્યાણ[2]' + સં.] એ નામનો એક સંકર રાગ, શ્યામ-કલ્યાણ. (સંગીત.)

**કલ્યાણ-સંપત્તિ**, (-સમ્પત્તિ), **-દા** સ્ત્રી. [સં.] ઘણું શુભ, અતિશય મંગળ [થાય એવી ક્રિયા

**કલ્યાણ-સાધના** સ્ત્રી. [સં.] આત્માનું આત્યંતિક શ્રેય

**કલ્યાણેચ્છુ, ૦ક** વિ. [સં. + इच्छु, ०क] પોતાનું યા હરકોઈ અન્યનું કલ્યાણ થવાની ઇચ્છા કરનારું

**કલ્લા** પું., બ. વ. મૂછના બંને છેડા આગળ ગાલના ભાગ ઉપર વધારેલા વાળ, થોભિયા, થોભા (જો. કો. 'થોભિયા'-થી જુદા કહે છે અને લમણા ઉપરના વાળને પણ સામેલ રાખે છે.)

**કલ્લી[1]** જુઓ 'કડલી.'

**કલ્લી[2]** સ્ત્રી. [જુઓ 'કલ્લો[1]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] હાથની આંગળીઓ વડે ધોતિયા કે સાડી જેવા કપડાને વાળીને મૂકવા માટે કરાતી ગડી, કલ્લો. [૦ કરવી, ૦ પાડવી (રૂ. પ્ર.) ગડી કરવી]

**કલ્લી[3]** સ્ત્રી. [જુઓ 'કલ્લો[2]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો કલ્લો, કોળી. (૨) પ્રસવ વખતે સ્ત્રીના કેડના ભાગ ઉપર હાથથી કે પાટાથી કરવામાં આવતું દબાણ

**કલ્લું** જુઓ 'કડલું.'

**કલ્લો[1]** પું. હાથની આંગળીઓથી ધોતિયા કે સાડી જેવા કપડાને વાળીને મૂકવા માટે કરાતી ગડી, કલ્લી [કોળિયું

**કલ્લો[2]** પું. હાથમાં સમાય તેટલો ઘાસનો જથ્થો, કોળી,

**કલ્લોલ** પું. [સં.] આનંદનો ઉભળકો. (૨) પાણીના તરં-ગોનો સતત રહેતો ઉછાળો. (૩) મીઠો મધુરો અવાજ, કલ-નાદ, કલ-રવ

**કલ્લોલ-ધ્વનિ** પું. [સં.] મીઠો મધુરો અવાજ, કલ-નાદ

**કલ્લોલિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] (લા.) મોટા તરંગોવાળી (નદી)

**કવ[1]** ક્રિ. વિ. [હિં. कब] ક્યારે. (પદ્યમાં.)

**કવ[2]** પું. આગાખાની ખોજાઓના ધર્મ પ્રમાણે વિષ્ણુના

ચાર માંહેનો એક અવતાર. (સંજ્ઞા.)
**કવકો** પું. [રવા.] તરછોડાટ ભરેલો અવાજ. [૦ ના(-નાં)ખવો (રૂ. પ્ર.) આંગરાપણું બતાવવું]
**ક-વખત** પું. [સં. कु + જુઓ 'વખત.'] ક-સમય, ક-વેળા
**ક-વખોડવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'વખોડવું'–પૂર્વે 'ક' ( < સં. कु ) આગમ] જુઓ 'વખોડવું'. ક-વખોડાવું કર્મણિ., ક્રિ. ક-વખોડાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**ક-વખોડાવવું, ક-વખોડાવું** જુઓ 'કવખોડવું'માં.
**ક-વગું** વિ. [સં. कु + જુઓ 'વગ' + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] વગ વગરનું. (૨) કથોરું, કઢંગું, અગવડવાળું
**ક-વગો¹** પું. [સં. कु + જુઓ 'વગો.'] ખરાબ લત્તો
**કવગો²** પું. ચસકા, આંકડી
**કવચ¹** ન. [સં., પું., ન.] સંનાહ, બખ્તર, 'આર્મેચર'. (૨) રક્ષણ માગતું ધાર્મિક સ્તોત્ર ('દેવીકવચ' 'નારાયણકવચ' પ્રકારનું). (૩) ભૂત પિશાચ વગેરેથી બચાવવા કરવામાં અને પહેરવામાં આવતું તાવીજ, માદળિયું
**કવચ²** સ્ત્રી., ન. [સં. कपिकच्छु સ્ત્રી. > પ્રા. कविअच्छु] એક વનસ્પતિ, કૌચાંનું ઝાડ [(૨) ગાળ, અપશબ્દ
**ક-વચન** ન. [સં. कु + સં.] ખરાબ વચન, ક-વેણ, ક-બોલ.
**કવચ-બીજ** ન. [જુઓ 'કવચ²' + સં.] કૌચાંનું બી
**કવચાં** નં., બ. વ. [ જુઓ 'કવચ²' + ગુ. 'ઉ' પ્ર. ] કૌચાંનાં બી
**કવચી¹** વિ. [ સં., પું. ] બખ્તર ધારણ કર્યું છે તેવું, બખ્તરધારી, બખ્તરિયું. (૨) કોચલાવાળું, 'ક્રુસ્ટેશિયન' (ન. દે.) [કૌચાંનું ઝાડ
**કવચી²** સ્ત્રી. [જુઓ 'કવચ²' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય]
**કવચું** ન. [જુઓ 'કવચ²' ગુ. 'ઉ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કૌચાનું બી, કવચ-બીજ ( મોટે ભાગે બ. વ. માં 'કવચાં' તરીકે)
**કવછટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. ઋતુકાળ, અટકાવનો સમય. (૨) મહેનત મજૂરી, શ્રમ, વેતરું
**કવટ** ન. [સં.] કમાડ, બાર, બારણું
**કવટાવવું** જુઓ નીચે 'કવટાવું'માં.
**કવટાવું** અ. ક્રિ. રગદોળાવું. કવટાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**કવટિયો** પું. પાણી સુકાઈ ગયું હોય તેવો કૂવો
**કવટી** સ્ત્રી. [સં.] કવટ, કમાડ, બારણું કે એની પનેલ
**કવઠ** ન. [ સં. कपित्थ > પ્રા. कविट्ठ પું. ] કોઠાનું ઝાડ, કોઠ. (૨) કોઠાનું ફળ, કોઠું
**કવઠવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'કવઠાવું.'] કથળવું, બગડવું, વંઠવું. (૨) જુદા પડવું, અલગ થવું. (૩) જૂઠું થવું
**કવઠાવું** અ. ક્રિ. [સં. कदर्थित- > પ્રા. कवट्ठिअ- હેરાન થયેલું. –ના. ધા.] દુઃખી થવું, પીડાવું. (૨) લોહીના ઓસરી જવાથી ઝાંખું પડવું. (૩) નબળું થવું. (૪) અળખામણું થવું
**કવડ¹** (-ડ્ય) સ્ત્રી. મોઢું ધોવાનું પાણી
**કવડ²** (-ડ્ય) સ્ત્રી. ખોટો ભાગ
**કવડી¹** સ્ત્રી. [સં. कपर्दिका > પ્રા. कवड्डिआ] દરિયાઈ કોડી
**કવડી²** સ્ત્રી. મોઈ-દંડાની એક રમત (રેવાકાંઠા તરફ)

**ક-વઢ¹** વિ. [સં. कु + જુઓ 'વાઢવું.'] (લા.) વેતમાં આવે નહિ તેવું
**કવઢ²** વિ. બરોબર હોય તેવું
**ક-વઢાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ક-વઢ¹' 'વાઢવું'નું કર્મણિ.] ખરાબ રીતે કપાવું. (૨) અળખામણું થવું. (૩) નબળું થવું
**કવણ** સર્વ. [સં. कः पुनः > પ્રા. कवणो > અપ. कवणु; (જૂ. ગુ.માં અને પદ્યમાં.)] કોણ ( પ્રશ્નાર્થે ) ?
**કવણત** ન. આથડવું એ, ભટકવું એ, રખડ-પટ્ટી
**કવણ-માત્ર** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કવણ' + સં.] કોણ માત્ર, કયા લેખામાં ? (જૂ. ગુ. અને પદ્યમાં)
**કવણવું** અ. ક્રિ. [રવા.] દુઃખને લીધે ગણગણવું
**કવતરી¹** સ્ત્રી. ગૂલર જેવાં પાંદડાંવાળો વાડાઓમાં થતો એક છોડ
**કવતરી²** સ્ત્રી. એક જાતની માછલી [ચૂંથાઈ જવું
**કવથાવું** અ. ક્રિ. [ જુઓ 'કવઠાવું.' ] બગડી જવું,
**ક-વિદ્યાળું** વિ. [સં. कु + विद्या + ગુ. 'આળું' ત.પ્ર.] (લા.) કપટી, પ્રપંચી
**કવન¹** ન. [સં.] કવિતા-રચના કરવી એ. (૨) કાવ્ય-કથન. (૩) કથન, કહેણ. (૪) કહેવાની ઢબ
**ક-વન²** ન. [ સં. कु-वन ] ખરાબ વન, ભયજનક વન
**કવન-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] કવિનો કાવ્ય-રચનાનો ગાળો, કવિનો કવિ તરીકેનો જીવન-કાલ
**કવન-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કાવ્ય-રચના કરવાની શક્તિ
**કવની¹** વિ. [સં., પું.] કાવ્યની રચના કરનારું, કવિ. (૨) ભાટ, બારોટ
**કવની²** સ્ત્રી. [સં. + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કહેવાની ઢબ
**કવયિતા** વિ., પું. [સં., પું.] કવન કરનાર, કવિ
**કવયિત્રી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] કવન કરનાર સ્ત્રી, સ્ત્રી-કવિ
**કવર** ન. [અં.] ઢાંકણ, આચ્છાદન, ખોળ, (૨) ગલેફ, ઓછાડ. (૩) પુસ્તકો વગેરેનું પૂઠું. (૪) પરબીડિયું, લિફાફો. (૫) વચ્ચે ખીલાવાળું એક ચપટું લોઢું
**ક-વરણ** વિ. [સં. कु-वर्ण] હલકી જાતનું, ઊતરતી જ્ઞાતિનું
**કવરવું** વિ. અઘટિત, અણઘટતું. (૨) કઠોર, કડવું, સાંભળતાં દુઃખ થાય તેવું
**કવર-પૉઇન્ટ, કવર-પૉઇંટ** (-પૉઇણ્ટ) ન. [અં.] ક્રિકેટની રમતમાં પૉઇંટ અને મિડની વચ્ચેથી પસાર થતો દડો રોકવા માટે ઊભા રહેવાની જગ્યા
**કવર-મની** પું., બ.વ. [અં.] સોદો કરતી વખતે દલાલને ખોટ બદલ શેર દીઠ કે પદાર્થ દીઠ આપવાની રકમ
**ક-વરાપ** સ્ત્રી. [ સં. कु + જુઓ 'વરાપ.' ] ચોમાસાની ઋતુનો કોઈ પણ બે વરસાદ વચ્ચેનો કોરો જતો વધુ પડતો ગાળો [હેરાન કરવું, સતાવવું
**કવરાવવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'કાવુ'-નું. પ્રે.] થકવી દેવું. (૨)
**કવરિંગ** (કવરિઙ્ગ) ન. [ અં. ] ઢાંકણ, ઓઢો
**કવરિંગ લેટર** (કવરિઙ્ગ-) પું. [અં.] આંકડો બિલ રસીદ વગેરેની સાથે એ વિશે લખાઈ તે તે સાથે બિડાતો પત્ર
**ક-વરું¹** ન. [સં. कु + वर + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] કન્યા

કરતાં વર બહુ મોટો યા બહુ નાનો હોય તેવું કજોડું, હીણવરું [કાબર-ચીતરું
**કવરું[2]** વિ. [સં. कबरक > પ્રા. कबरअ] કાબરું,
**ક-વરો** પું. [સં. कु + જુઓ 'વરો.'] આકરો વરો, લગ્નાદિ કે મરણોત્તર કરવામાં આવતો હદ ઉપરાંતનો ખર્ચ
**ક-વર્ગ** પું. [સં.] 'ક ખ ગ ઘ ઙ' એ પાંચ સ્પર્શ કંઠ્ય વ્યંજનોનો વર્ગ કે સમૂહ. (વ્યા.)
**કવર્ગીય** વિ. [સં.] 'ક ખ ગ ઘ ઙ' એ પાંચ સ્પર્શ કંઠ્ય વ્યંજનોને લગતું (તે તે વ્યંજન). (વ્યા.)
**ક-વર્ણ** પું. [સં.] 'ક' અક્ષર
**કવલ(-ળ)** પું. [સં.] કોળિયો, ગ્રાસ [કલાઈ
**કવલા(-ળા)** સ્ત્રી. જંગલમાં એની મેળે ઊગતી એક ભાજી,
**કવલિત** વિ. [સં.] કોળિયો કરેલું, ખાધેલું
**કવલી(-ળી)** સ્ત્રી. [સં. कपिला ગાય] (લા.) અવાછરું દોહવા દેતી નાની ગાય
**કવલું[1](-ળું)** ન. તળિયું. (૨) મોભારિયું. (૩) અરોળ
**કવલું[2]** વિ. કૂણું [હાલત
**ક-વલે** સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'વલે.'] ખરાબ દશા, બૂરી
**કવવું[1]** અ. ક્રિ. [સં. कव् તત્સમ] કવિતા-રચના કરવી. (૨) કવિતા-રચના કરી ગાવી કે પાઠ કરવો. (૩) વર્ણવવું, બયાન કરવું. [**કવી કરવું** (રૂ. પ્ર.) વધારે ખરાબ કરવું] **કવાવું[1]** કર્મણિ., ક્રિ.
**કવવું[2]** અ. ક્રિ. કળવું, લવકારો થવો
**ક-વશ** વિ. [સં. कु-वश] ખરાબ માણસને પનારે પડેલું. (૨) નિરુપાય
**ક-વશે** ક્રિ. વિ. [+ ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] નિરુપાય થઈ, પરાણે, ન-છૂટકે
**કવળ[1]** જુઓ 'કવલ.'
**ક-વળ[2]** વિ. [સં. कु + જુઓ 'વળ.'] લાકડામાં સીધી રેખાઓને બદલે ગાંઠ આવતાં ઘડતાં આડુંઅવળું ફાટે તેવું (લાકડું)
**કવળા** જુઓ 'કવલા.'
**કવળાસ** ન. [ગ્રા.] કૈલાસ. (૨) પરલોક (લોક)
**કવળી[1]** જુઓ 'કવલી.'
**કવળી[2]** સ્ત્રી. પુસ્તકો ઉપર વીંટવાની વાંસની નાની સાદડી
**કવળું[1]** જુઓ 'કવલું.[1]'
**ક-વળું[2]** વિ. [જુઓ 'ક-વળ[2]' + ગુ. 'ઉ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ક-વળ.[2]'
**ક-વા[1]** પું. [સં. कु-वात(-यु)] વહાણ ચલાવનારને પ્રતિકૂળ પવન, સામો વા. (વહાણ.) (૨) એક જાતનો સંચારી રોગ. (૩) (લા.) પ્રતિકૂળ સંયોગ. (૪) ઘણો બગાડ. (૫) કુસંપ, અણબનાવ. [**૦ પેસવો** (**-પેસવો**) (રૂ. પ્ર.) શરીરમાં વિક્રિયા થવી, માંદગી આવવી]
**કવા[2]** પું. મોલમાં જીવાતને લઈ આવતી નુકસાની
**કવાજ[1]** પું. ઘોડાની એક ચાલ
**કવાજ[2]** પું. હિકમત, કરામત
**કવાજી** વિ. [જુઓ 'કવાજ[2]' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] હિકમતી, કરામતી, કળાબાજ, યુક્તિબાજ
**ક-વાટ** સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'વાટ.[2]'] ખરાબ રસ્તો, કુ-માર્ગ
**ક-વાઢ** પું. [સં. कु + જુઓ 'વાઢ.'] આડો વાઢ, આડો કાપ. (૨) (લા.) વિ. વેતમાં ન આવે તેવું, માપસર ઉપયોગમાં ન આવતું, ક-વઢ
**ક-વાણ[1]** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'સુવાણ.' એમાં 'વાણ' છે એવી ભ્રાંતિએ 'ક' + 'વાણ.'] અનારોગ્ય, માંદગી, સુવાણનો અભાવ. (૨) ખામી, ખોટ, કસર, ઊણપ. (૩) લાંછન, ખોડખાંપણ. (૪) નુકસાન
**ક-વાણ[2]** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [સં. कु + वाणी] ખરાબ વાણી, કુ-વચન [ખરાબ
**કવાણું** વિ. [જુઓ 'કવાણ[1]' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ખોટવાળું,
**કવાણો** પું. [જુઓ 'કવાણું' દ્વારા.] ખોડ-ખાંપણ
**કવાત** ન. લડાઈમાં બચાવ માટે વપરાતુ લાકડાનું પાટિયું
**કવાની** વિ. લુચ્ચું. (૨) ચાલાક, હોશિયાર. (૩) કમાઉ
**કવાબ** પું. [ફા. કબાબ્] છૂંદેલા માંસની ગોળીઓ કે મૂઠિયાં વાળી ઘી કે તેલમાં તળી કરેલી ખાદ્ય વાની. [**૦માં હાડકું** (રૂ. પ્ર.) સારા કામમાં વિઘ્ન. (૨) નડતર, આડ-ખીલી] [તાલીમ, 'ડ્રિલ'
**કવાયત** સ્ત્રી. [અર. કવાઈદ્ બ. વ.] યુદ્ધ-કલા, લશ્કરી
**કવાયતી** વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] કવાયત લીધી છે કે લે છે તેવું, લશ્કરી તાલીમ પામેલું
**ક-વાયુ** પું. [સં. कु-वायु] ખરાબ પવન, દુષ્ટ વાતાવરણ. (૨) પ્રતિકૂળ સંયોગ
**કવાયું** વિ. [સં. कु-वातक- > પ્રા. कु-वायअ-] (લા.) પ્રતિકૂળ
**ક-વાર** પું. [સં. कु-वार] ખરાબ દિવસ. (૨) ખરાબ સમય
**કવા(વ્વા)લ** પું. [અર. કવ્વાલ્] બહુ બોલનાર. (૨) કવાલીઓ ગાનાર, કવાલીનો ગવૈયો
**કવાલી** સ્ત્રી. [અર. કવ્વાલી] ગાણું, ગાયકી. (૨) સૂફીવાદની ગઝલ-ગાયકી. (૩) ચતુરસ્ર-જાતિ આઠ માત્રાનો એક તાલ. (સંગીત.)
**કવાવવું, કવાવું[1]** જુઓ 'કવવું[1]'માં.
**કવાવું[2]** અ. ક્રિ. [જુઓ 'કવા.[1]' ના. ધા.] (શરીરમાં) કવા પેસવો, રોગ થવો. (૨) (લા.) ખરાબે ચડવું
**કવાવું[3]** અ. ક્રિ. વસૂકી જવું, ઊંચી જવું, દૂધ આપતું બંધ થવું (પશુનું). (૨) બગડી જવું, કથળી પડવું
**ક-વાસ[1]** પું. [સં. कु-वास] ખરાબ રહેઠાણ
**ક-વાસ[2]** સ્ત્રી. [સં. कु-वास પું.] ખરાબ ગંધ, બદબો, બાસ
**કવા-સવા** પું. [સં. कु-वात + सु-वात > પ્રા. कुवाअ-सुवाअ-] પ્રતિકૂળ અને અનુકૂળ પવન (કે. હ.)
**કવાંગું** વિ. જુઓ 'ક-વગું.'
**કવિ** પું. [સં.] આર્ષ-દ્રષ્ટા, 'સીયર' (દ. બા.) (૨) વિદ્વાન. (૩) કાવ્યનો રચનાર. (૪) પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે અસુરોના ગુરુ શુક્રાચાર્યનો ઇલકાબ. (સંજ્ઞા.)
**કવિ-કર્મ** ન. [સં.] કવિતા-લેખન. (૨) કાવ્ય, કવિતા
**કવિ-કલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] કવિએ કાવ્યમાં બતાવેલી વિદગ્ધતા, 'પોએટિક જીનિયસ'

**કવિ-કલ્પિત** વિ. [સં.] કવિએ પોતાની કલ્પના-શક્તિ કિંવા પ્રતિભાથી સર્જેલું, 'પોયેટિક'
**કવિકલ્પિત ન્યાય** પું. [સં.] કવિ પોતાના કાવ્ય-નાટકાદિમાં સર્જેલાં કાલ્પનિક પાત્રોને દુઃખસુખનો જે સ્વાભાવિક રીતે અનુભવ ચીતરે છે એ પ્રકાર, કવિ-સંપ્રદાય
**કવિકુલ(-ળ)-ગુરુ** પું. [સં.] કવિઓના સમૂહનો સર્વોપરિ કવિ. (૨) મહાકવિ કાલિદાસનું એ એક બિરુદ. (સંજ્ઞા.)
**કવિ-કૃત** વિ. [સં.] કવિએ કરેલું
**કવિ-ચક્રવર્તી** પું. [સં.] કવિઓના સમૂહમાં સર્વોત્તમ કવિ. (૨) ગુજરાતના સોલંકી કાલના મહા અમાત્ય વસ્તુપાલનું એ એક બિરુદ. (સંજ્ઞા.)
**કવિ-ચરિત** ન. [સં.] તે તે કવિની જીવની વગેરેનું આલેખન
**કવિ-ચૂડામણિ** પું. [સં.] કવિઓના સમૂહનું શિરોભૂષણ–એક બિરુદ
**કવિ-ચોર** પું. [સં.] બીજાનાં કાવ્યોમાંથી પંક્તિઓ અને વિચારો લઈ પોતાનાં તરીકે મૂકનારો કવિ, લેભાગુ કવિ
**કવિ-જન** પું., ન. [સં., પું.] કવિ
**કવિ-જીવન** ન. [સં.] કવિ તરીકેનું જીવન. (૨) કવિ-ચરિત
**કવિ-જ્યેષ્ઠ** પું. [સં., વિ.] કવિઓના સમૂહના સ્વીકારાયેલા પહેલા કવિ વાલ્મીકિ, આદિ-કવિ
**કવિડું** ન. [સં. + ગુ. 'ડું' પ્ર.] (તુચ્છકારમાં) કવિ
**કવિણી** સ્ત્રી. [સં. कवि + ગુ. 'ઇણી' સ્ત્રીપ્રત્યય] સ્ત્રી-કવિ
**કવિત(-ત્ત)** ન. [સં. कवित्व > પ્રા. कवित्त] કવન, કવિતા, કાવ્ય. (૨) આઠ આઠ અક્ષરે વિરામવાળો ૩૧ અક્ષરોનો (ગુરુ-લઘુના ભેદ વિનાનો એક) અક્ષરમેળ છંદ, મનહર છંદ (આના છેલ્લા બે અક્ષર 'ગાલ' રૂપમાં જરૂરી, ચારે ચરણે પ્રાસ પણ જરૂરી). (પિં.) [કાવ્યરચના
**કવિત(-ત્ત)-બંધ (-બન્ધ)** પું. [+ સં.] છંદઃશાસ્ત્ર પ્રમાણેની
**કવિત(-ત્ત)-રસિયું** વિ. [+ જુએ 'રસિયું.'] કવિતાનું રસિયું
**કવિ-તર્ક** પું. [સં.] કવિ-કલ્પના
**કવિત(-ત્ત)-વિલાસ** પું. [+ સં.] કવિતાની ચેનબાજી
**કવિ-તા[1]** સ્ત્રી. [સં.] કવિપણું. (૨) (લા.) કાવ્ય, કવિનું કવન
**કવિતા[2]** પું. [સં. कवयिता પું. > જૂ.ગુ.] કવન કરનાર, કવિ
**કવિતાઈ** સ્ત્રી. [જુએ 'કવિતા[2]' + ગુ. 'આઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] કવિત્વ. (૨) કાવ્ય કરવાનો ધંધો
**કવિતા-કરણ** ન. [જુએ 'કવિતા[1]' + સં.] કાવ્ય-કરણ
**કવિતા-કાર** વિ. [જુએ 'કવિતા[1]' + સં. °कार] કાવ્ય-કાર, કવિ [સર્વશ્રેષ્ઠ કવિ, કવિ-શિરોમણિ
**કવિ-તાજ** પું. [સં. + જુએ 'તાજ.'] કવિઓમાં મુગટ-રૂપ,
**કવિતા-પરિચય** પું. [જુએ 'કવિતા[1]' + સં.] કવિતાની પિછાણ [બંધાયેલું, છંદોબદ્ધ
**કવિતા-બદ્ધ** વિ. [જુએ કવિતા[1]' + સં.] કાવ્યના સ્વરૂપમાં
**કવિતાભાસી** વિ. [જુએ 'કવિતા' + સં. आ-भासी પું.] કવિતાનો માત્ર આભાસ આપતું (રસ ગુણ અલંકાર વિનાનું કાવ્ય), અકાવ્યરૂપ (પદ્ય)
**કવિતા-ભોગી** વિ. [જુએ કવિતા[1]' + સં., પું.] કાવ્યનો આસ્વાદ લેવાનું શોખીન, કવિતામાં રસ લેનાર, સહૃદય
**કવિતામય** વિ. [જુએ 'કવિતા[1]' + સં., ત.પ્ર.] કાવ્યમય, કવિતાથી ભરપૂર, 'પોયેટિક'
**કવિતા-રાશિ** પું. [જુએ 'કવિતા[1]' + સં.] કાવ્યોનો સમૂહ
**કવિતા-રૂઢિ** સ્ત્રી. [જુએ 'કવિતા[1]' + સં.] જુએ 'કવિ-'સંપ્રદાય', 'પોયેટિક કન્વેન્શન' (બ. ક. ઠા.)
**કવિતા-રૂપ** વિ. [જુએ 'કવિતા[1]' + સં.] કાવ્યમય, કાવ્યરૂપ, કવિતાનાં લક્ષણોથી ભરેલું [ગાન-ગુંજન
**કવિતાલાપ** પું. [જુએ 'કવિતા[1]' + સં. आ-लाप] કવિતાનું
**કવિતા-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [જુએ 'કવિતા[1]' + સં.] કવિતા રચવાની મનોદશા [પૂર્ણ 'પોયેટિક' (બ. ક. ઠા.)
**કવિતા-વેશધારી** વિ. [જુએ 'કવિતા[1]' + સં., પું.] કવિત્વ-
**કવિતા-શક્તિ** સ્ત્રી. [જુએ કવિતા[1]' + સં.] કવિતા કરવાની શક્તિ, કવિ-પ્રતિભા [રચના-શૈલી, લલિત કાવ્ય-પદ્ધતિ
**કવિતા-શૈલિ(-લી)** સ્ત્રી. [જુએ 'કવિતા[1]' + સં.] કવિતાની
**કવિતા-શ્રવણ** ન. [જુએ 'કવિતા[1]' + સં.] કાવ્ય-શ્રવણ, કાવ્ય સાંભળવું એ [કાવ્ય રચવાપણું
**કવિતા-સર્જન** ન. [જુએ 'કવિતા[1]' + સં.] કાવ્ય-સર્જન,
**કવિતોચિત** વિ. [જુએ 'કવિતા[1]' + સં. उचित] કાવ્યોચિત, કાવ્યને યોગ્ય હોય તેવું, 'પોયેટિક'
**કવિત્ત** જુએ 'કવિત.'
**કવિત્ત-બંધ (-બન્ધ)** જુએ 'કવિત-બંધ.'
**કવિત્ત-રસિયું** જુએ 'કવિત-રસિયું.'
**કવિત્ત-વિલાસ** જુએ 'કવિત-વિલાસ.'
**કવિ-ત્વ** ન. [સં.] કવિપણું, કાવ્યમાં રજૂ થયેલી કવિ-શક્તિ, કવિ-પ્રતિભા
**કવિત્વ-ગુણ** પુ. [સં.] ઉત્તમ કવિ-પ્રતિભા
**કવિત્વ-જન્ય** વિ. [સં.] કવિ-પ્રતિભાથી ઉત્પન્ન થાય તેવું
**કવિત્વ-ભાવના** સ્ત્રી. [સં.] કવિપણાનો ખ્યાલ
**કવિત્વમય** વિ. [સં.] કવિત્વથી પૂર્ણ, 'પોયેટિક'
**કવિત્વ-યુક્ત** વિ. [સં.] કવિ-પ્રતિભા ધરાવતું. (૨) જેમાં કાવ્યતત્ત્વ છે તેવું, કાવ્ય-તત્ત્વથી ભરેલું
**કવિત્વ-રીતિ** સ્ત્રી. [સં.] કવિતા દ્વારા ભાવ રજૂ કરવાની કવિની અનોખી રીત કે પ્રકાર, કવિતા-શૈલી
**કવિત્વ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કાવ્ય રચવાની મનોદશા કે વલણ
**કવિત્વ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કવિ-પ્રતિભા
**કવિત્વ-શૂન્ય** વિ. [સં.] જેમાં કવિ-પ્રતિભાનો લેશ પણ નથી તેવું, કવિતાભાસી
**કવિત્વ-સત્ત્વ** ન. [સં.] કાવ્ય રચવાનું બળ, કવિ-પ્રતિભા
**કવિત્વાભાસી** વિ. [સં. + आ-भासी પું.] કવિ-પ્રતિભાનો માત્ર આભાસ કરતું, કવિતાભાસી, કવિત્વ-શૂન્ય (પદ્ય)
**કવિત્વાંકુર (-ત્વાઙ્કુર)** પું. [સં. + अङ्कुर] કવિપણાનું સ્ફુરણ, કાવ્ય-રચનાની પ્રેરણા
**કવિ-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] કવિની આર્ષ પ્રકારની દૃષ્ટિ,-કુદરતની લીલા જોવાની તથા એના ભેદ ઉકેલવા-પારખવાની શક્તિ
**ક-વિદ્યા** સ્ત્રી [સં. कु-विद्या] મેલી વિદ્યા. (૨) ઠગાઈ
**કવિ-નયન** ન. [સં.] કવિ-દૃષ્ટિ, કવિનું દિવ્યચક્ષુ
**કવિનામ-ધારી** વિ. [સં., પું.], **કવિનામ-શેષ** વિ. [સં.], **કવિનામી** વિ. [સં., પું.] હકીકતે કવિ નહિ તેવો જોડકણાં બનાવનાર કર્તા, લેભાગુ કવિ

**કવિ-ન્યાય** પું. [સં.] જુઓ 'કવિ-સંપ્રદાય.'
**કવિ-પદ** ન. [સં.] કવિનો દરજ્જો
**કવિપદ-લોલુપ** વિ. [સં.] કવિનો દરજ્જો મેળવવાની લાલસાવાળો અ-કવિ
**કવિ-પદવી** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કવિ-પદ.' (૨) કવિનો ઇલકાબ
**કવિ-પયગંબર** (-ગમ્બર) પું. [સં. + અર.] આર્ષદૃષ્ટિવાળો અસામાન્ય કોટિનો કવિ
**કવિ-પુત્ર** પું. [સં.] કવિનો દીકરો (એ 'કવિ' હોય પણ ખરો, ન પણ હોય). (૨) કાલિદાસની પૂર્વેનો એક ભારતીય કવિ. (સંજ્ઞા.) [(૨) કાવ્યોરૂપી ધન
**કવિ-પૂંજી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'પૂંજી.'] કવિની પ્રતિભારૂપ મૂડી.
**કવિ-પ્રતિભા** સ્ત્રી. [સં.] કવિની સર્વસામાન્ય જન કરતાં વિશિષ્ટ એવી આત્મ-શક્તિ, સર્જન-શક્તિ, કવિનું કૌશલ
**કવિ-પ્રવર** વિ., [સં.] સર્વોત્તમ કવિ
**કવિ-પ્રૌઢોક્તિ** સ્ત્રી. [સં. + प्रौढ + उक्ति] કવિએ માત્ર કલ્પનામાંથી ઊભું કરેલું ભવ્ય કથન
**કવિપ્રૌઢોક્તિ-સિદ્ધ** વિ. [સં.] કવિની પ્રબળ પ્રતિભાથી મૂર્ત થયેલું [નામધારી અ-કવિ
**કવિ-બંધુ** (-બન્ધુ) પું. [સં.] કવિ પોતે જ. (૨) કવિ-
**કવિ-ભક્ત** પું. [સં.] ઈશ્વરને કેંદ્રમાં રાખી ભક્તિભાવથી ભરેલી કવિતા કરનાર કવિ, ભક્ત-કવિ
**કવિ-ભક્તાણી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'ભક્તાણી.'] સ્ત્રી ભક્તકવિ
**કવિ-મણિ** પું., વિ. [સં.] શ્રેષ્ઠ કવિ
**કવિ-મંડલ**(-ળ) (-મણ્ડલ,-ળ) ન., **-લી**(-ળી) સ્ત્રી. [સં.] [સં.] કવિઓનું મંડળ
**કવિ-માન્ય** વિ. [સં.] કવિ-સંપ્રદાયને અનુકૂલ, ઔચિત્ય-પૂર્ણ
**કવિ-યણ**[૧] પું. [સં. कवि-जन > પ્રા. कवि-यण, પ્રા. તત્સમ; જૂ. ગુ.] કવિજન, કવિ
**કવિય(-યે)ણ**[૨] (-ણ્ય) સ્ત્રી. [સં. कवि + ગુ. 'અ-(-એ)ણ' સ્ત્રી-પ્રત્યય.] સ્ત્રી-કવિ [ઇચ્છા રાખનાર
**કવિયશઃપ્રાર્થી** વિ. [સં., પું.] કવિ થઈ કીર્તિ મેળવવાની
**કવિયેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'કવિયણ.[૨]' [બિરુદ
**કવિ-રત્ન** ન., પું. વિ. [સં., ન.] શ્રેષ્ઠ કવિ–'કવિ'નું એક
**કવિ-રાજ** પું. [સં.] શ્રેષ્ઠ કવિ–'કવિ'નું એક બિરુદ. (૨) મુઘલકાલના સમર્થ કવિ જગન્નાથનું એક બિરુદ
**કવિરાજ-રાજ** પું. [સં.] સર્વોત્તમ કવિ
**કવિ-રાજા** પું. [ગુ. પદ્ધતિનો સમાસ., સં. कवि-राज], **કવિ-વર, -ર્ય** વિ. [સં.] શ્રેષ્ઠ કવિ
**કવિ-વાણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [સં. कवि-वाणी], **-ણી** સ્ત્રી. [સં.] કવિનું વચન [એગ્ઝલ્ટેશન'
**કવિ-વૈભવ** પું. [સં.] કાવ્યનો પ્રબળ આવેગ, 'પોયેટિક
**કવિ-શિરોમણિ, કવિ-શેખર** પું.,વિ. [સં.] (લા.) ઉત્તમ કવિ
**કવિ-સમ્રાટ** પું. [સં. सम्राट्] સર્વ કવિઓમાં શ્રેષ્ઠ સ્થાનને પાત્ર કવિ. (૨) સ્વ. કવિ નાનાલાલ દલપતરામનું એક બિરુદ
**કવિ-સંપ્રદાય** (-સમ્પ્રદાય) પું. [સં.] કુદરતી અનુભવોને આધારે કાવ્યમાં નિરૂપવા માટેની કાવ્યશાસ્ત્રે નક્કી કરી આપેલી પ્રણાલી [અદ્‌ભુત સર્જન
**કવિ-સૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] કવિએ કલ્પનામાંથી ઉત્પન્ન કરેલું

**કવીશ, -શ્વર** પું. [સં. कवि + ईश, -श्वर], **કવીંદ્ર** (કવીન્દ્ર) પું. [સં. कवि + इन्द्र] સર્વોત્તમ કવિ
**કવું**[૧] ન. ઓરસિયા ઉપર વપરાતો સુખડનો કકડો
**ક(-કા)વું**[૨] ન. મકાન ઉપર ચાળેલી નળિયાંની હાર
**કવૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં. कु+वृत्ति] ખરાબ વૃત્તિ, ખરાબ લાગણી. (૨) ખરાબ વર્તન [ખરાબ બોલ
**ક-વેણ** (-વેણ્ય) ન. [સં. कु + જુઓ 'વેણ.'] કુ-વેણ, કુ-વચન,
**ક-વેત** સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'વેત.'] વેતમાં–માપમાં બેસતું ન આવે તેવું, સરખું ન હોવાપણું
**ક-વેતર** ન. [સં. कु + જુઓ 'વેતર.'] ઢોરની કસુવાવડ
**કવેલું** જુઓ 'કબેલું.'
**કવેશ્વર** પું. [સં. कवीश्वर] શ્રેષ્ઠ કવિ. (૨) અમદાવાદના વિસનગરા નાગરોની એક અટક. (સંજ્ઞા.)
**કવેસિયો** પું. લાંબાં પાન અને રાતા રંગનાં ફૂલવાળો એક છોડ [(૨) કુ-મોસમ
**ક-વેળા** [સ્ત્રી. कु + वेला] ખરાબ ટાણું, અમંગળ સમય.
**કવો** પું. [હિં. कौआ] કાગડો. (૨) પતંગ, પડાઈ. (૩) પતંગની નીચેના ભાગનો ત્રિકોણાકાર કાગળ. (૪) દોરીને એક છેડે પથ્થર બાંધી બીજો છેડો હાથમાં રાખી પથ્થરને અધ્ધરની કોઈ પણ વસ્તુ લેવાને એની ઉપર થઈને જાય એમ કરવાની ક્રિયા. (૫) બરડાનું હાડકું. (૬) ઘોડાના ખભાની ટોચનો ભાગ, ખોગીરનો આગલો ભાગ
**કવોડું** ન. ખરાબ સ્થળ
**કવોષ્ણ** વિ. [સં. कव + उष्ण] થોડું થોડું ગરમ, નવશેકું
**કવ્ય** ન. [સં.] પિતૃઓને ઉદ્દેશી શ્રાદ્ધમાં આપવામાં આવતું બલિદાન–શ્રાદ્ધભોજન વગેરે
**કવ્ય-દાન** ન. [સં.] ભોજનમાં કવ્ય આપવું એ, પિતૃઓને આપવામાં આવતો બલિ
**કવ્ય-વાહ, -હન** પું. [સં.] જેમાં પિંડથી પિતૃઓને નિમિત્તે આહુતિ અપાય તે અગ્નિ
**કવ્યાન્ન** ન. [સં. कव्य + अन्न] પિતૃઓને પિંડ તરીકે તેમજ શ્રાદ્ધ-ભોજનમાં આપવામાં આવતું અન્ન
**કવ્વાલ** જુઓ 'કવાલ.'
**કવ્વાલી** જુઓ 'કવાલી.'
**કશ**[૧](-સ[૫]) સ્ત્રી. [સં. कशा] અંગરખા બંડી કપડાં વગેરેમાં એકબીજાં પડને બાંધવા ટંકાતી તે તે દોરી
**કશ**[૨](-સ[૬]) (-શ્ય, સ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કોશ.[૨]'] લોઢાનો ચપટી અણીવાળો દંડ, કોશ
**કશ(-સ)ણ** પું., ન. [સં. कशा સ્ત્રી.] જુઓ 'કશ.[૧]' (૨) કોસને લોઢાની કાંબી સાથે બાંધવા માટેનો ચામડાનો લાંબો સાંકડો બંધ
**કશ(-સ)ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કશણ' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'કશ.[૧]'
**કશ(-સ)ણું** જુઓ 'કણસલું.'
**કશ(-સ)-નળી** સ્ત્રી. [સં. कर्ष > પ્રા. कस्स- + જુઓ 'નળી.'] રસાયણ ચકાસવાની નળી, ચિકિત્સા-નળી, પ્રયોગ-નળી
**કશમ-કશ** સ્ત્રી. [ફા.] ખેંચતાણ. (૨) ભીડ, ધક્કાધક્કી. (૩) ગૂંચવણ, ગભરાટ. (૪) દુઃખ. (૫) ધમાધમ, ઝઘડો

**કશમી** સ્ત્રી. કર ભરવો પડે તેવી જમીન
**કશ(-સ)રી** સ્ત્રી [જુઓ 'કશ.¹'] જુઓ 'કશ.¹'
**કશ(-સ)લી** સ્ત્રી. [સં. कलश દ્વારા] બહુ નાનો કળશો, નાની લોટી [કોથળી
**કશ(-સ)-વટ** (-ટચ) સ્ત્રી. [સં. कशा દ્વારા] દોરીવાળી
**કશ(-સ)ળિયું** ન. ટૂંટિયું. (૨) રાતડિયું ગાજર
**કશા** સ્ત્રી. [સં.] ચાબુક ફટકો, ચાબકો. (૨) દોરડી, કસ
**કશા(-સા)-કશ(-સ)** (-સ્ય,-સ્ય) સ્ત્રી. [ફા. કશાકશ્] **-શી(-સી)** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ખૂબ ખેંચતાણ. (૨) (લા.) કજિયો, કંકાસ. (૩) મૂંઝવણ, ગભરાટ. (૪) વિપત્તિનો સમય. (૫) તંગી, ખેંચ, અછત
**કશાઘાત** પું. [સં. कशा + आ-घात] ચાબુકનો માર, ફટકા મારવાપણું
**કશા-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [સં.] ચાબુક. (૨) ફટકા મારવાની સજા
**કશા-સંધાન** (-સન્ધાન) ન. [સં.] બગલની પાસેનો એક સાંધો
**કશાસ્થિ** ન. [સં. कशा + अस्थि] બગલનું હાડકું
**કશિ(-સિ)યર** વિ. ગારાનું બનાવેલું (ચણતર)
**કશિ(-સિ)યો¹** પું. ઘોડાની એક જાત
**કશિ(-સિ)યો²** પું. ત્રણ કણની ફરાળમાં વપરાતી એક વાની
**કશી¹** સર્વ., વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'કશું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કોઈ, કાંઈ
**કશી²** જુઓ 'કસી.'
**કશીદું** જુઓ 'કસીદું.'
**કશીદો** જુઓ 'કસીદો.¹'
**કશું** સર્વ., વિ. [સં. कीदृशक-> અપ. कइसअ-, જૂ. ગુ. સુધી પ્રશ્નાર્થે હતો તે અર્વા. ગુ. માં માત્ર અનિશ્ચિતાર્થે જ] કોઈ, કાંઈ
**કશું-ક** સર્વ., વિ. [+ ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કાંઈક
**કશે-ક** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કશું' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર. + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ક્યાંક, કોઈ સ્થળે
**કશે-ય** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કશું' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર. + જુઓ 'ય.'] ક્યાંય પણ, કોઈ સ્થળે પણ
**ક-શોભા** સ્ત્રી. [સં. कु-शोभा] ખોટી શોભા, ખરાબ દેખાવ
**ક-શોભીતું** વિ. [સં. कु- + જુઓ 'શોભીતું.'] અણછાજતું, અણઘટતું [(૩) ન. પાપ
**કશ્મ(-સ્મ)લ** વિ. [સં.] ગંદું, મેલું, ગંધાતું. (૨) કલંકવાળું.
**કશ્યપ** પું. [સં.] કાચબો. (૨) પૌરાણિક પરંપરાએ એક પ્રાચીનતમ ઋષિ (જેમાંથી સૃષ્ટિના માનવોનો વિકાસ થયો કહ્યો છે). (સંજ્ઞા.) (૩) એ નામનો દક્ષિણ દિશા તરફનો એક આકાશી તારો. (સંજ્ઞા.)
**કશ્યપ-કુમાર, કશ્યપ-તનય, કશ્યપ-નંદન** (-નન્દન), **કશ્યપ-સુત** પું. [સં.] કશ્યપ ઋષિના પુત્ર તરીકે ગણાયેલ સૂર્યદેવ. (૨) ઇદ્ર. (૩) વામન ભગવાન
**કષ-પદ** પું., **-ટ્ટિકા** સ્ત્રી. [સં.] કસોટી કરવાનો પથ્થર
**કષાય** વિ. [સં.] કડછા સ્વાદનું. (૨) ભગવા રંગનું, કાષાય. (૩) પું. ગંદકી, મેલાપણું. (૪) કામ ક્રોધ માયા અને લોભ. (જૈન.)
**કષાય-દોષ** પું. [સં.] મનના દસ દોષોમાંનો એક. (જૈન.)
**કષાય-મોહનીય** ન. [સં.] કષાયરૂપ મોહનીય કર્મની પ્રકૃતિ. (જૈન.) [એના પેટા પ્રકાર. (જૈન.)
**કષાય-વેદનીય** ન- [સં.] કામ ક્રોધ માયા અને લોભ અને
**કષાય-સમુદ્ઘાત** પું. [સં.] કષાયથી વ્યાકુળ થયેલો આત્મા પોતાના આત્મદોષ બહાર કાઢી કષાય-મોહનીય કર્મનો વિનાશ પમાડે એ ક્રિયા. (જૈન.)
**કષાયિત** વિ. [સં.] કષાય સ્વાદવાળું, કડછા સ્વાદનું. (૨) ભગવા રંગનું. (૩) (લા.) બગડી ગયેલું
**કષ્ટ** ન. [સં.] દુઃખ, પીડા. (૨) સંતાપ. (૩) અડચણ, મુશ્કેલી. (૪) મહેનત, શ્રમ
**કષ્ટ-કથા** સ્ત્રી. [સં.] દુઃખની વાત, દુઃખની કહાણી
**કષ્ટ-કર, કષ્ટ-કારક** વિ. [સં.], **કષ્ટ-કારી** વિ. [સં., પું.] કષ્ટ કરનારું, દુઃખ-પ્રદ
**કષ્ટ-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] દુઃખની વેળા, આપત્તિ-કાળ
**કષ્ટ-ક્ષમ** વિ. [સં.] કષ્ટોને ખમી ખાનારું, કષ્ટ-સહિષ્ણુ
**કષ્ટક્ષમ-તા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કષ્ટસહિષ્ણુ-તા.'
**કષ્ટ-જનિત** વિ. [સં.] મુશ્કેલીથી ઊપજેલું
**કષ્ટ-જન્ય** વિ. [સં.] મુશ્કેલીથી ઉત્પન્ન થાય તેવું
**કષ્ટ-દાયક** વિ. [સં.], **કષ્ટ-દાયી** વિ. [સં., પું.] કષ્ટ-કારક
**કષ્ટ-પૂર્ણ** વિ. [સં.] કષ્ટથી ભરેલું
**કષ્ટ-પ્રદ** વિ. [સં.] કષ્ટ આપનારું, કષ્ટદાયક
**કષ્ટ-પ્રસવ,** પું., **કષ્ટ-પ્રસૂતિ** સ્ત્રી. [સં.] સ્ત્રીને બાળકનો જન્મ થવામાં મુશ્કેલી પડવી એ, મુશ્કેલી ભરેલી જણતર
**કષ્ટ-ભંજક** (-ભઞ્જક), **-ન** (-ભઞ્જન) વિ. [સં.] કષ્ટનો નાશ કરનાર
**કષ્ટમય** વિ. [સં.] કષ્ટ-પૂર્ણ
**કષ્ટ-મોચક** વિ. [સં.] કષ્ટમાંથી છોડાવનાર
**કષ્ટ-મોચન¹** ન. [સં.] કષ્ટમાંથી મુક્તિ
**કષ્ટ-મોચન²** વિ. [સં.] જુઓ 'કષ્ટ-મોચક.'
**કષ્ટ-સહિષ્ણુ** વિ. [સં.] કષ્ટોને ખમી ખાનારું, કષ્ટ-ક્ષમ
**કષ્ટસહિષ્ણુ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કષ્ટોને ખમી ખાવાનો સ્વભાવ કે શક્તિ
**કષ્ટ-સાધિત** વિ. [સં.] મુશ્કેલીથી સાધેલું, કષ્ટ-સિદ્ધ
**કષ્ટ-સાધ્ય** વિ. [સં.] મુશ્કેલીથી સધાય તેવું
**કષ્ટ-સિદ્ધ** વિ. [સં.] જુઓ 'કષ્ટ-સાધિત.'
**કષ્ટ-સ્થાન** ન. [સં.] દુઃખનું ઠેકાણું, વિપત્તિવાળી જગ્યા
**કષ્ટ-હર્તા, કષ્ટ-હારી** વિ. [સં., પું.] કષ્ટ દૂર કરનાર
**કષ્ટાર્તવ** પું. [સં. कष्ट + आर्तव] સ્ત્રીઓને અટકાવ આવતી વખતે દુઃખ થાય એવો રોગ
**કષ્ટાર્થ** પું. [સં. कष्ट + अर्थ] કવિતાનો અર્થ કરવામાં મુશ્કેલી પડતી હોય-એ નામનો એક કાવ્યદોષ. (કાવ્ય.)
**કષ્ટાવસ્થા** સ્ત્રી. [સં. कष्ट + अव-स्था] દુઃખની પરિસ્થિતિ, ખરાબ દશા, વિટંબણા, મુશ્કેલી ભરેલી સ્થિતિ
**કષ્ટાવું** અ. ક્રિ. [સં. कष्ट, ના. ધા.] રોગથી કષ્ટની સ્થિતિ થવી. (૨) પ્રસવ વખતે પીડા થવી
**કષ્ટાળુ** વિ. [સં. कष्ट + ગુ. 'આળુ' ત. પ્ર.] જીવનનિર્વાહ માટે ખૂબ દુઃખ સહન કરનારું

**કષ્ટિત** વિ. [ સં. कष्ट + સં. इत પ્ર. થી ગુ. પ્રયોગ ] કષ્ટ પામેલું, દુઃખી

**કષ્ટી[1]** વિ. [સં., પું.] કષ્ટવાળું. (૨) કષ્ટ વેઠનારું

**કષ્ટી[2]** સ્ત્રી. [સં. कष्ट + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કષ્ટ

**કષ્ટો** પું. [સં. कष्ट + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] (લા.) લેણદારને અમુક અમુક મુદતે ઠરાવેલી રકમ આપવી એ, કાંધું, હફતા

**કષ્ટોપાર્જિત** વિ. [સં. कष्ट + उपार्जित ] કષ્ટ કરીને પ્રાપ્ત કરેલું–મેળવેલું–કમાયેલું [શકાય–કમાવાય તેવું

**કષ્ટોપાર્જ્ય** વિ. [સં. कष्ट + उपार्ज्य] કષ્ટ કરીને પ્રાપ્ત કરી

**કસ[1]** પું. [સં. कष,–स] કસોટીની મદદથી સોના રૂપા વગેરે કિંમતી ધાતુઓની કિંમત આંકવી એ, (૨) (લા.) ફાયદો, લાભ. (૩) શારીરિક બળ. (૪) ચીકટપણું. (૫) મહેનત, શ્રમ. [**૦ કરવો, ૦ કાઢવો, ૦ જોવો, ૦ લેવો** (રૂ. પ્ર.) કસોટી કરવી, પરીક્ષા કરવી. **૦ દેવો** (રૂ. પ્ર.) ઉશ્કેરવું]

**કસ[2]** પું. [સં. कर्ष > પ્રા. कस्स] (લા.) અર્ક, સત્ત્વ. (૨) એક જાતના ઝાડમાંથી કાઢેલો દારૂ. (૩) દવા વગેરેની મેળવણી કરી ગાળી ઘાટું ને ચીકણું થતાં સુધી ઉકાળી બનાવેલું મિશ્રણ. [**૦ આવવો, ૦ વધવો** (રૂ. પ્ર.) સત્ત્વ કે જોર વધવું. **૦ કાઢવો** (રૂ. પ્ર.) ચોખ્ખું કરવું. **૦ ચૂસવો** (રૂ. પ્ર.) સત્ત્વ લેવું. **૦ ચોરવો** (રૂ. પ્ર.) કસનો પૂરો લાભ ન આપવો. **૦ પર આવવું, -સે આવવું, -સે ભરાવું,** (રૂ. પ્ર.) રસાકસીમાં આવવું, ચડસે ભરાવું]

**કસ[3]** પું. ચોમાસામાં વરસાદ થવા માટેનાં વાદળનાં ચિહ્‌ન. (૨) જમીનની ફલદ્રુપતા. [**૦ ન રહેવો** (રે:વો) (રૂ. પ્ર.) ફલદ્રુપતા ચાલી જવી] [છાલ

**કસ[4]** પું. ચામડું પકવવામાં વપરાતી બાવળ કે આવળની

**કસ[5]** જુઓ 'કશ[1]' [ **૦ ચોડ(-ઢ)વી, ૦ ટાંકવી, ૦ દેવી, ૦ મારવી** (રૂ. પ્ર.) અંગરખું વગેરેની કસ સાંધવી. **૦ તૂટવી** (રૂ. પ્ર.) આનંદનો ઊભરો આવવો. **૦ ધવરાવવી** (રૂ. પ્ર.) ખોટી આશા આપવી, ટગાવવું. **૦ બાંધવી** (રૂ. પ્ર.) કસોની ગાંઠ વાળવી]

**કસ[6]** (-સ્ય) જુઓ 'કશ.[2]'

**કસકવું** અ. ક્રિ. [ રવા. ] તાણીને પકડી રખાવું, જોરથી પકડાવું. (૨) (લા.) શૂળ નીકળવું. **કસકાવું** ભાવે., ક્રિ. **કસકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. 'કસકવું'માં. [થતો અવાજ

**કસ-કસ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કસવું', દ્વિર્ભાવ.] ખૂબ ખેંચીને બાંધતાં

**કસકસતું** વિ. [જુઓ 'કસકસવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] ખૂબ ખેંચીને બાંધેલું, તંગ, તસતસતું. (૨) પરાણે બેસતું થતું, કાંટોકાંટ. (૩) (લા.) થનગનતું, નાચતું

**કસકસવું** સ. ક્રિ. [ જુઓ 'કસવું'–દ્વિર્ભાવ.] ખૂબ ખેંચીને બાંધવું. **કસકસાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કસકસાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કસકસાવવું, કસકસાવું** જુઓ 'કસકસવું'માં.

**કસકસું** વિ. [રવા.] સુંવાળું, લીસું, લાસું

**કસકાવવું, કસકાવું** જુઓ 'કસકવું'માં.

**ક-સખ** ન. [સં. कु-सुख] દુઃખ, અ-સુવાણ [અપશુકન.

**ક-સગણ[1]** ન. [સં. क-शकुन > શૌ. પ્રા. क-सगुण] કુ–શુકન,

**કસગણ[2]** ન. [સં. कु + ફા. 'સુખુન્'] અપશબ્દ

**કસટાવવું** જુઓ 'કસટાવું'માં.

**કસટાવું** જુઓ 'કષ્ટાવું.' **કસટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કસટિયું** વિ. [સં. कष्टનો અર્વા. તદ્‌ભવ + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] દુઃખથી ભરેલું. (૨) (લા.) મહેનતવાળું. (૩) (લા.) મરણ-પથારીએ પડેલું, આખર વખતનું

**કસટિયો** પું. [જુઓ 'કસટિયું.'] દુઃખ, પીડા, વેદના. (૨) (લા.) એકના સવાયા કરનારો માણસ, માલ ઘરાણે રાખી પૈસાની ધીરધાર કરનાર માણસ

**કસણ[1]** જુઓ 'કશણ.'

**કસણ[2]** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [સં. कर्षण > પ્રા. कस्सण, ન.] (લા.) દુઃખ, આપત્તિ. (૨) પૈસા ભરવાની કેડે બંધાય તેવી લાંબી સાંકડી કોથળી, વાંસળી. (૩) નાનાં છોકરાંને થતો એક રોગ

**કસણવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ભેળું કરવું, એકઠું કરવું. (૨) જોરથી મસળવું, ગૂંદવું, કેળવવું. **કસણાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કસણાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કસણાવવું, કસણાવું** જુઓ 'કસણવું'માં. [દોરી, બાંધિયો

**કસણી[1]** જુઓ 'કશણી.' (૨) ભાર કે બોજો બાંધવાની

**કસણી[2]** સ્ત્રી. [સં. कर्षणिका] (લા.) આપત્તિ, દુઃખ, પીડા. (૨) પૈસા ભરવાની કેડે બાંધવાની વાંસળી, કસણ

**કસણી[3]** સ્ત્રી. [જુઓ સં. कास દ્વારા.] નાનાં છોકરાંઓને થતો ફેફસાંનો રોગ, વરાધ, સસણી

**કસણું** ન. [જુઓ 'કણસલું'–'કશણું.'] જુઓ 'કણસલું.' (૨) (લા.) નબળું

**કસણો** પું. [જુઓ 'કસણવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] લાપસી ખીચડી વગેરેમાં ઘી નાખી બનાવેલું મિશ્રણ

**કસદ** સ્ત્રી. [અર. કસ્દ્] મકસદ, ધારણા, હેતુ, ઇચ્છા

**કસદાર** વિ. [જુઓ 'કસ[3]' + ફા. પ્રત્યય] કસવાળું, ફલદ્રુપ, માલદાર

**કસ-નળી** જુઓ 'કશ-નળી.'

**કસબ** પું. [ અર. કસ્બ્ ] ધંધો, ઉદ્યોગ. (૨) કલા-કારીગરી, 'ક્રાફ્ટ્સમૅન-શિપ' (વિ. ૨.) (૩) રેશમના તાંતણા સાથે વણેલ સોનારૂપાના તારવાળું બારીક કાપડ, જરી ભરેલું કાપડ. (૪) (લા.) હોશિયારી, નિપુણતા, 'આર્ટિફિસ' (વિ. ૨.), કલા-કુશળતા. (૫) લુચ્ચાઈ, ઠગબાજી

**કસબ-કામ** ન. [ + જુઓ 'કામ.[2]'] કલા-કારીગરીનું કામ. (૨) ભરત–ગૂંથણ

**કસબ-ચોર** પું., વિ. [ + સં. चोर પું.] આવડત છૂપી રાખનાર માણસ. (૨) આવડતનો પૂરેપૂરો ઉપયોગ ન કરનાર કારીગર. (૩) (લા.) ધંધામાં ઠગાઈ કરનાર માણસ

**કસબ-ચોરી** સ્ત્રી. [ + જુઓ 'ચોરી.'] કસબચોરની ક્રિયા

**કસબ(-બે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [ જુઓ 'કસબી' + ગુ. 'અ-(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કસબીની સ્ત્રી. (૨) નાચ-ગાન કરનારી સ્ત્રી. (૩) (લા.) અનીતિને માર્ગે આજીવિકા ચલાવનાર સ્ત્રી, વેશ્યા

**કસબ-વેરો** પું. [ + જુઓ 'વેરો.'] કલા-કારીગરી ઉપર લેવામાં આવતો કર

**કસબાત(-તે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કસબાતી' + ગુ. 'અ-(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કસબાતીની સ્ત્રી. (૨) (લા.) વેશ્યા

**કસબાતી** વિ., પું. [અર. 'કસબહ્'નું બ. વ. 'કસબાત્' સ્ત્રી.

+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કસબાનો – તાલુકાનો અધિકારી (મુસ્લિમ સલ્તનતના સમયમાં). (૨) વિ. કસબામાં રહેનાર

**કસબા-વેરો** પું. [જુઓ 'કસબો' + 'વેરો.'] તાલુકાના કારીગરો અને બિનખેડૂતો ઉપર નાખવામાં આવતો કર

**કસબી** વિ. [જુઓ 'કસબ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કસબકારીગરી–હુન્નર કળાનું જાણનાર. (૨) કસબ-કારીગરીને લગતું. (૩) જરીકામવાળું. (૪) (લા.) ચાલાક, નિપુણ. (૫) લુચ્ચું

**કસબેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'કસબણ.'

**કસબો** પું. [અર. કસબહ્] શહેરથી નાનું અને ગામડાથી મોટું ગામ, 'ટાઉન.' (૨) એવું ગામ વડું મથક હોય તેવો એ નામથી તાલુકો કે મહાલ

**કસમ** પું., બ. વ. [અર.] સોગંદ, પ્રતિજ્ઞા. [૦ **ખાવા** (રૂ. પ્ર.) પ્રતિજ્ઞા લેવી. ૦ **દેવા** (રૂ. પ્ર.) કસમ ખવડાવવા, સોગંદ લેવડાવવા, પ્રતિજ્ઞા કરાવવી]

**ક-સમઝ(-જ)** (ઝય, –જ્ય) સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'સમઝ.'] ખોટી સમઝ, ગેર-સમઝ. (૨) અણસમઝુપણું, બાળક-બુદ્ધિ

**કસમ-નામું** ન. [જુઓ 'કસમ' + 'નામું.'] અદાલત વગેરેમાં કરવામાં આવતું પ્રતિજ્ઞા-પત્ર, સોગંદ-નામું, 'એફિડેવિટ'

**ક-સમય** પું. [સં. कु-समय] ખરાબ સમય, ક-વખત, ક-ટાણું

**કસ-મસ** ક્રિ. વિ. [રવા.] જુઓ 'કસ કસ.' (૨) તંગ

**કસમસતું** વિ. [જુઓ 'કસમસવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] જુઓ 'કસ-કસતું.'

**કસ-મસવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ખૂબ ખેંચાવાથી અવાજ થવો. (૨) (લા.) શરીરે દૂબળું થવું. **કસમસાવું** ભાવે., ક્રિ **કસમસાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કસમસાવવું, કસમસાવું** જુઓ 'કસમસવું'માં.

**કસમ(-વા)ળો** પું. [ગ્રા.] હળમાં સવડા અને હળપૂણી વચ્ચે રહેતા આ ભાગને હળોતરા કરવાને દિવસે શુકનમાં સુતારને ત્યાંથી લાવવામાં આવતો હળનો એક ભાગ

**કસમિયું** વિ. [જુઓ 'કસમ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] વારંવાર સોગંદ ખાનારું

**ક-સમો** પું. [સં. कु-समय- > પ્રા. कु-समअ] જુઓ 'ક-સમય.'

**કસમોડા** પું., બ. વ. [જુઓ 'કસમોડાવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] આળસથી કે રોગના પૂર્વ દેખાવનાં ચિહ્નોથી વારંવાર શરીર મરોડાવું એ. (૨) (લા.) દુઃખ, પીડ. (૩) પ્રસવ-સમયની વેદના, વેણ. (૪) શ્રમ, મહેનત

**કસમોડાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] કસમોડા ખાવા, અંગ તણાવું, અંબળાવું. (૨) બેચેની થવી. (૩) મનમાં વળ ખાવો. (૪) તાવ ભરાવો [અનુભવતું. (૨) (લા.) ચિડિયેલ

**કસમોડું** વિ. [જુઓ 'કસમોડાવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] કસમોડા

**કસર** સ્ત્રી. [અર. કસ્ર્] ટૂંકાપણું, ઊણપ, ઓછપ, કમી. (૨) ખોટ, ખામી. (૩) શરીરમાં થોડા તાવવાળી સ્થિતિ. (૪) કરકસર, ઘસારો કાપી આપવો એ, 'રિબેઇટ.' [૦ **આપવી,** ૦ **દેવી,** ૦ **કાપી આપવી,** (રૂ. પ્ર.) ઘટનો બદલો આપવો. ૦ **કરવી** (રૂ. પ્ર.) સંભાળીને ખર્ચ કરવો. ૦ **કાઢવી,** (રૂ. પ્ર.) બદલો લેવો. (૨) ખોટ પૂરી પાડવી. (૩) વેર લેવું. ૦ **ખાવી,** ૦ **સહેવી** (-સૅ:વી) (રૂ. પ્ર.) ખોટ સહન કરવી, નુકસાન અનુભવવું. ૦ **જવી** (રૂ. પ્ર.) નુકસાન થવું. ૦ **પડવી** (રૂ. પ્ર.) નિષ્ફળ જવું ૦ **ભરવી** (રૂ. પ્ર.) પડેલી ખોટ પૂરી કરી આપવી]

**કસર-ખોર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] કરકસરિયું. (૨) (લા.) કંજૂસ

**કસરત** સ્ત્રી. [અર. 'કસ્રત્' – માણસોનું ટોળું. ગુ. અર્થ] શરીરને આપવામાં આવતો વ્યાયામ, શરીર કસવાની ક્રિયા

**કસરત-બાજ** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય], **કસરત-બાજી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય] કસરતનો પ્રબળ શોખ ધરાવતું, નિયમિત રીતે શરીરને કસાતું રાખનાર. (૨) (લા.) ચાલાક, હોશિયાર [અખાડો, વ્યાયામ-શાળા

**કસરત-શાળા** સ્ત્રી. [+ સં. शाला] કસરત શીખવાનું ઠેકાણું,

**કસરત-શિક્ષક** પું. [+ સં.] કસરતની તાલીમ આપનાર શિક્ષક

**કસરતિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **કસરતી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'કસરત-બાજ.'

**કસર-પટ્ટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કસર' + 'પટ્ટી.'] મહેસૂલની વસૂલાતમાં માલૂમ પડેલી ખોટ પૂરી કરવા માટે નખાતો વેરો

**કસર-પૂર્ણ** વિ. [જુઓ 'કસર' + સં.] કરકસરવાળું

**કસરાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'કસર' – ના. ધા.] શરીરમાં માંદગી વગેરે કારણે કસરનો અનુભવ થવો, અઠીક થવું, અઠીક લાગવું [(૨) (લા.) કંજૂસ

**કસરિયું** વિ. [જુઓ 'કસર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કરકસરિયું.

**કસરી** જુઓ 'કશરી.'

**કસલિયું** ન. કાગળિયું મટીને થયેલો આરામ

**કસલી** જુઓ 'કશલી.' [મોટી ગોળ ઘાટની લોટી

**કસલું**[1] ન., [સં. कलश દ્વારા] કળશાથી નાની અને કશલીથી

**કસલું**[2] ન. કણસલું

**કસવટ**[1] જુઓ 'કશ-વટ.'

**કસવટ**[2] વિ. ગૂંથેલ. (૨) વણેલ

**કસવાટ** ન. ઘાણીમાંનું આંટાવાળું ચોકઠું (જેમાં થઈ ને તેલ બહાર આવે છે.)

**કસવાળો** જુઓ 'કસમાળો.'

**કસવાઢ** પું. ઘાણીના ખોડ ઉપરનું લાકડાનું ચોકઠું

**ક-સવાણ** જુઓ 'ક-સુવાણ.'

**કસવાળી** સ્ત્રી. હળમાં કોશ બેસાડવા માટેની લાકડાની ચીપ

**કસવું** સ. ક્રિ. [સં. कष्- > પ્રા. कस, પ્રા. તત્સમ] કસોટી કરવી, પરીક્ષા કરવી. (૨) કિંમત આંકવી. (૩) ફાયદા પડતું કરવું. (૪) મહેનત આપવી, રગડવું. (૫) સતાવવું, હેરાન કરવું. **કસાવું**[1] કર્મણિ., ક્રિ. **કસાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કસ-હીણ** વિ. [જુઓ 'કસ[3]' + સં. हीन > પ્રા. -हीण તત્સમ], -**ણું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] કસ વિનાનું, ફળદ્રુપ ન હોય તેવું. (૨) (લા.) તાકાત વિનાનું, નિર્બળ

**કસળિયું**[1] જુઓ 'કશળિયું.'

**ક-સળિયું**[2] વિ. ઘણું જ ખરાબ, ન મટે તેવું

**કસાઈ** પું. [અર. કસ્સાબ્] પશુઓ મારી એના માંસનો વેપાર કરનાર માણસ, ખાટકી. (૨) (લા.) ક્રૂર, નિર્દય. (૩) ખૂની, ઘાતકી, હિંસક

**કસાઈ-ખાનું** ન. [+ જુઓ 'ખાનું.'] પશુઓને વેપાર-ઉદ્દેશે મારવાનું સ્થળ [કસાઈઓનો મહોલ્લો

**કસાઈ-વાડ** સ્ત્રી., -**ડો** પું. [+ જુઓ 'વાડ[2]'–'વાડો.']

**કસકસ** (-સ્ય) **-સી** સ્ત્રી. [+ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'કશાકશ.'

**કસાણું** વિ. [સં. कषाय-> પ્રા.कसाअ + ગુ. 'આણું' ત. પ્ર.] બેસ્વાદ બનેલું, કાટના સ્વાદવાળું. (૨) (લા.) મોઢા ઉપર કંટાળો-અરુચિનો ભાવ દેખાય તેવું, કટાણું

**કસાય(-યે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કસાઈ' + ગુ. 'અ-(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય], **કસાયણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કસાઈ' + ગુ. 'અણી' સ્ત્રીપ્રત્યય] કસાઈની પત્ની, ખાટકણ

**કસાર** પું. [દે.પ્રા.] [ચરો.] કંસાર

**કસારિયો** પું. લગ્ન વગેરે માંગલિક પ્રસંગે નાખવામાં આવતો ચૂલો. [ **-યા ના(નં)ખવા** (રૂ.પ્ર.) લગ્ન પ્રસંગનાં કામકાજની શરૂઆત કરવી]

**કસાલ**[1] (-લ્ય) સ્ત્રી. આપદા, પીડા

**ક-સાલ**[2] ન., **-લા** સ્ત્રી. [સં. कु-शल्य> પ્રા. कु-सल्ल], **કસાલત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કસાલ[2]' +ગુ. 'અત' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] (લા.) મનમાં થતું દુઃખ, મૂંઝવણ, મનમાં આનંદ ન હોવો એ

**કસાલો** પું. [જુઓ 'કસાલ.[2]'] અચો, ભીડ, ખેંચ

**કસાવવું, કસાવું**[1] જુઓ 'કસવું'માં.

**કસાવું**[2] અ. ક્રિ. કાટ લાગવો, કટાવું. (૨) કાટ લાગવાથી બેસ્વાદ થવું

**કસાળું** વિ. [જુઓ 'કસ[3]' +ગુ. 'આળું' ત.પ્ર.] કસવાળું, ફલદ્રુપ. (૨) (લા.) માલદાર, પૈસાદાર. (૩) તાકાતવાળું

**કસાંજણ** ન., (-ણ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'કાસાંજણ.'

**કસિયર** જુઓ 'કશિયર.'

**કસિયા** પું., બ.વ. [જુઓ 'કસી[2]'+ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] કસી નામના ઘાસમાં થતા ધોળા દાણા

**કસિયારો** પું. [જુઓ 'કસી[2]'+ગુ. 'આરો' સ્વાર્થે ત.પ્ર.], **કસિયું** ન. [જુઓ 'કસી[2]' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] એ નામનું ઘાસ, કસી

**કસિયો**[1-2] જુઓ 'કશિયો.[1-2]'

**કસી** (-શી) સ્ત્રી. [જુઓ 'કોશ.[2]'] પથ્થરની ખાણમાં પથ્થર ઊંચકાવવા વપરાતી ખાસ જાતની કોશ કે કશ

**ક(-શી)સીદું** ન., **-દો**[1] પું. [ફા. કશીદહ્] જરીનું ભરતકામ. (૨) ઈંટ કે નળિયાંને બહુ તાપ લાગવાથી એમાંની રેતી ઓગળી જઈ કાચ જેવા રસના બનતા ગઠ્ઠા, કીટો, ઘાંગળ

**કસી(-શી)દો**[2] પું. [અર. કસીદહ્] જેમાં કાફિયા ને રદીફ હોય અને મતલબ પણ હોય તેવી ઉર્દૂ ઘાટીની કવિતા

**ક-સુખ** ન. [સં. कु-सुख] અ-સુખ, દુઃખ, અ-સુવાણ

**ક-સુ(-સ)વાણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'સુવાણ.'] ક-સવાણ, અ-સ્વાસ્થ્ય

**ક-સુવાવડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી [સં. कु + જુઓ 'સુવાવડ.'] સગર્ભા સ્ત્રીને અધૂરે માસે થતો ગર્ભસ્રાવ, કાચા ગર્ભનું પડી જવું એ

**કસું(-સૂં)બ-ગર** વિ. [જુઓ 'કસુંબો' + ફા. પ્રત્યય] કસૂંબાનો રંગ ચડાવનાર

**કસું(-સૂં)બડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કસું(-સૂં)બો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] એક જાતનો છોડ

**કસું(-સૂં)બડું** વિ. [જુઓ 'કસું(-)બો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] કસૂંબાના ફૂલ જેવા રંગનું, કસૂંબલ, લાલ રંગનું

**કસું(-સૂં)બડો** પું. [જુઓ 'કસુંબડું.'] એક જાતનો છોડ

**કસું(-સૂં)બ(-બે)લ,** વિ. [જુઓ 'કસુંબો' + ગુ. 'અલ'-'એલ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.], **કસું(-સૂં)બલું** વિ. [જુઓ 'કસું-(-સૂં)બો' ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] કસૂંબાના રંગનું, લાલ ખૂલતા રંગનું

**કસું(-સૂં)બલો** પું. [જુઓ 'કસુંબો' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) પાણીમાં ઘોળેલ અફીણ. (પદ્યમાં.)

**કસું(-સૂં)બા-છઠ** (-ઠ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કસું(-સૂં)બો'+'છઠ.'] આષાઢ વદિ છઠ (એ દિવસે પુષ્ટિમાર્ગીય હવેલીઓમાં ઠાકોરજીને રાતાં વસ્ત્ર ધરાવવાં આરંભાય છે.) (સંજ્ઞા.)(પુષ્ટિ.)

**કસું(-સૂં)બા-પાણી** ન., બ. વ. [જુઓ 'કસું(-સૂં)બો' + 'પાણી.'] (લા.) પાણીમાં ઘોળેલ અફીણ, કસૂંબો. [**૦ કરાવવા** (રૂ.પ્ર.) સમાધાન કરાવવું, સમજૂતી કરાવવી]

**કસું(-સૂં)બા-ષષ્ઠી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કસું(-સૂં)બો' + સં.] જુઓ 'કસુંબા-છઠ.'

**કસું(-સૂં)બી** વિ. [જુઓ 'કસું(-સૂં)બો' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] કસૂંબાના રંગનું, લાલ રંગનું. (૨) કપડાં રંગવાનો ધંધો કરનાર, કસૂંબ-ગર. (૩) ન. કસૂંબાનું બી

**કસું(-સૂં)બી-વાડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી., **-ડો** પું. [+ જુઓ 'વાડ[2]'-'વાડો.'] રંગારાઓનો વાસ કે મહોલ્લો

**કસું(-સૂં)બું** વિ. [જુઓ 'કસું(-સૂં)બો' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] કસૂંબાના રંગનું, લાલ રંગનું

**કસું-(-સૂં)બેલ** જુઓ 'કસુંબલ.'

**કસું(સૂં)બો** પું. [સં. कुसुम्भक> પ્રા.कुसुंभअ-] એ નામની એક વનસ્પતિ (જેમાંથી લાલ રંગ નીકળે છે.) (૨) (લા.) સ્ત્રીઓને પહેરવાનું લાલ ચટક રંગનું ઓઢણું (સાડી સાડલો વગેરે). (૩) (રંગની સમાનતાને લઈ ને) પાણીમાં ઘોળેલું અફીણ (કાઠી વગેરે કોમોમાં ડાયરામાં ઘોળેલું અફીણ વ્યસન તરીકે લેવામાં આવતું). (૪) (લા.) જમીનનો લેખ કરતાં કાઠી વગેરે જાગીરદારોને કસૂંબા તરીકે અપાતી રકમ, ખેતરના બદલામાં લેવાતું નજરાણું. [ **૦ ઊગવો, ૦ ચડ(-ઢ)વો** (રૂ.પ્ર.) અફીણના પાણાની અસર થવી, અમલ ચડવો. **૦ કાઢવો** (રૂ.પ્ર.) અફીણનું પાણું તૈયાર કરવું. (૨) સંપ-સલાહ કરવી. **૦ ગાળવો** (રૂ.પ્ર.) અફીણનુ પાણું તૈયાર કરવું. **૦ પાવો** (રૂ.પ્ર.) વ્યસન લેખે અફીણ પીવું]

**ક-સૂઝ** (-ઝ્ય) સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'સૂઝ.'] ખરાબ બુદ્ધિ, ખરાબ ઉકલત

**ક-સૂતર** વિ. [સં. कु-सूत्र], **-રું** વિ. [ + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] (લા.) સૂતર-સરળ નહિ તેવું, અગવડવાળું. (૨) અઘરુ, મુશ્કેલ. (૩) ગૂંચવણ-ભરેલું

**કસૂબો** પું. આંખનું દર્દ. (૨) રજઃસ્રાવ

**કસૂર** સ્ત્રી. [અર.] ભૂલ, ચૂક, પ્રમાદ, ખામી. (૨) (લા.) અપરાધ, દોષ, વાંક, 'ડિફૉલ્ટ.' [ **૦ કરવી** (રૂ.પ્ર.) ભૂલ કરવી. (૨) વાંકમાં આવવું. **૦ કાઢવી** (રૂ.પ્ર.) સામાનો દોષ કાઢવો-કહેવો. **૦ થવી** (રૂ.પ્ર.) ભૂલ થવી. (૨) વાંકમાં આવવું]

**કસૂર-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય], **કસૂર-મંદ** (-મન્દ) વિસે

[+ફા. પ્રત્યય] ભૂલ કરનારું, 'ડિફૉલ્ટર.' (૨) અપરાધી
**કસૂલું** વિ. આકરું, વસમું
**કસૂલે** ક્રિ. વિ. [+ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., એ. વ., પ્ર.] મુશ્કેલીમાં, વિષમ સંજોગોમાં. (૨) ન-છૂટકે, પરાણે
**કસૂંબ-ગર** જુઓ 'કસુંબ-ગર.'
**કસૂંબડી** જુઓ 'કસુંબડી.'
**કસૂંબડું** જુઓ 'કસુંબડું.'
**કસૂંબડો** જુઓ 'કસુંબડો.'
**કસૂંબ(-બે)લ** (-લ્ય) જુઓ 'કસુંબલ.'
**કસૂંબલું** જુઓ 'કસુંબલું.'
**કસૂંબલો** જુઓ 'કસુંબલો.'
**કસૂંબા-છઠ** (-ઠ્ય) જુઓ 'કસુંબા-છઠ.'
**કસૂંબા-પાણી** જુઓ 'કસુંબા-પાણી.'
**કસૂંબા-ષષ્ઠી** જુઓ 'કસુંબા-ષષ્ઠી.'
**કસૂંબી** જુઓ 'કસુંબી.'
**કસૂંબી-વાડ,-ડો** જુઓ 'કસુંબીવાડ,-ડો.'
**કસૂંબું** જુઓ 'કસુંબું.'
**કસૂંબેલ** જુઓ 'કસુંબલ'માં.
**કસૂંબો** જુઓ 'કસુંબો.'
**કસેલું** ન. એ નામનું એક કંદ-શાક
**કસો**[1] પું. આંખની બે પાંપણની સંધિ
**કસો**[2] પું. તલવાર લટકાવવાનો ચામડાનો પટો
**કસોકસ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કસવું'-દ્વિર્ભાવ.] (લા.) પૂરે-પૂરું, સંપૂર્ણ
**ક-સોજ(-જું)** વિ. કડવું, આકરું. (૨) કડવા-બોલું, આકરા-બોલું. (૩) કસ્તર-કાંકરીવાળું. (૪) તૈયાર ન હોય તેવું
**કસોજણ** ન. કસોજી ચીજનું ઝાટકણ. (૨) દાણો વગેરે સાફ કરતાં પાછળ રહેલું કસ્તર, 'સ્વીપિંગ્ઝ'
**કસોજું** જુઓ 'કસોજ.'
**કસોટી** સ્ત્રી. [સં. कष-पट्टिका > પ્રા. कस-उट्टिआ] સોના-ચાંદીની કસોટી કરવાનો પથ્થર, સોના-ચાંદીનો કસ કાઢ-વાનો પથ્થર. (૨) (લા.) પરીક્ષા, તપાસણી, 'ટેસ્ટ.' (૩) માપદંડ, આદર્શ, 'ક્રાઇટેરિયા' (હી. વ્ર.). (૪) સંકડામણનો વખત, મુશ્કેલીનો સમય. [૦ એ ચઢા(-ઢા)વવું કસવું, તાવી જોવું. (૨) પરીક્ષા કરવી. ૦ કરવી, ૦ કાઢવી (રૂ. પ્ર.) પરીક્ષા કરવી. ૦માં ઊતરવું (રૂ. પ્ર.) પરીક્ષા દેવી. ૦માં લેવું (રૂ. પ્ર.) કસીને સખતાઈથી કામ લેવું]
**કસોટી-કાર** વિ. [+સં. °कार] કસોટી કરનારું, પરીક્ષક
**કસોટી-ધોરણ** ન. [જુઓ 'કસોટી' + 'ધોરણ.'] કસોટી કરવાનો માપ-દંડ, 'ક્રાઇટેરિયા'
**કસોટી-નળી** સ્ત્રી. [+જુઓ 'નળી.'] કસ-નળી, 'ટેસ્ટ-ટ્યૂબ'
**કસોટી-સ્થાન** ન. [+સં.] તપાસણીનું સ્થાન, 'ટેસ્ટિંગ સ્ટેશન'
**કસોણું** વિ. મુશ્કેલીવાળું, વિકટ
**કસોલી** સ્ત્રી. નાની કુહાડી
**કસોલું** વિ. કસાયેલું, કલોઠું. (૨) મનને ગમે તેવું, મન માને તેવું, સારું
**કસોશી** સ્ત્રી. દક્ષતા
**કસોળી** સ્ત્રી. શરીર ઉપર થતી નાની રસોળી
**કસ્ટડી** સ્ત્રી. [અં.] કબજો, જાપ્તો [જકાત, દાણ
**કસ્ટમ** સ્ત્રી. [અં.] રીત-રિવાજ, રૂઢિ, ચાલ, રસમ. (૨)
**કસ્ટમ-ડ્યૂટી** સ્ત્રી. [અં.] જકાત, દાણ
**કસ્ટમ-હાઉસ** ન.[અં.] જકાતનું સરકારી કાર્યાલય
**કસ્ટમ્સ-લાઇન** સ્ત્રી. [અં.] જકાતી નાકું, 'ટોલ'-નાકું
**કસ્ટોડિયન** વિ., પું. [અં.] ગેરવહીવટવાળી સંસ્થા કે કારખાનાનો સરકાર તરફથી હવાલો સંભાળી વહીવટ કરનાર અમલદાર
**કસ્ટોડિયો** પું. એ નામની કેરીની એક જાત
**કસ્તર** ન. પદાર્થોને સાફ કરતાં પાછળ વધતો નકામો ભાગ –કચરો. (૨) મકાન વગેરે ઉતારી નાખતાં નીકળેલો ભંગાર. (૩) સાંધવાના વાસણમાં કંસારા કરે છે તે લેપ
**કસ્તી** સ્ત્રી. [ફા.] પારસી સ્ત્રી પુરુષો કેડ પર બાંધે છે તે દોરી, પારસીઓની જનોઈ. [૦ કરવી (રૂ. પ્ર.) અપવિત્ર થવાય એવું કાર્ય થયા પછી હાથ-મોં ધોઈ કસ્તીને છોડયા બાદ એને વિધિથી પવિત્ર કરી ફરી કેડ પર બાંધવી]
**કસ્તૂ(-સ્તુ)રિકા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કસ્તૂરી.'
**કસ્તૂ(-સ્તુ)રિયું** વિ. [જુઓ 'કસ્તૂરી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કસ્તૂરીના મિશ્રણવાળું. (૨) કસ્તૂરીના રંગનું
**કસ્તૂ(-સ્તુ)રી** સ્ત્રી. [સં.] ચોક્કસ જાતના હરણની ડૂંટીમાંથી મળતો એક કિંમતી પદાર્થ, મૃગ-મદ. (૨) ((ડીખળમાં)) ડુંગળી [હરણનો કસ્તૂરીવાળો ડૂંટો
**કસ્તૂ(-સ્તુ)રી-કોશ(-ષ)** પું. [સં.] કસ્તૂરી આપનારી જાતના
**કસ્તૂ(-સ્તુ)રી-બિલાડી** સ્ત્રી. [+જુઓ 'બિલાડી.'] પૂછડી પાસે કસ્તૂરી જેવા ગંધવાળી કોથળી ધરાવતી બિલાડીની એક જાત, ગંધ-માર્જારી [તેવી હરણની એક જાત
**કસ્તૂ(-સ્તુ)રી-મૃગ** પું. [સં.] જેના ડૂંટામાં કસ્તૂરી થાય છે
**કસ્તૂરો** પું. [રવા.] સુસવાટ કરતું એક પ્રકારનું પક્ષી. (૨) (લા.) મિજાજ [જુઓ 'કસબણ.'
**કસ્બણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [અર. કસ્બ્ + ગુ. 'અણ' સ્ત્રીપ્રત્યય]
**કસ્મલ** જુઓ 'કશ્મલ.' [સ્વાદવાળું, બેસ્વાદ
**ક-સ્વાદ** પું. [સં. कु-स्वाद] ખરાબ સ્વાદ. (૨) વિ. ખરાબ
**કહકહાટ** પું. [રવા.] જોરથી હસવાનો અવાજ
**કહલવું** અ. ક્રિ કરમાઈ જવું. **કહલાવું** ભાવે., ક્રિ. **કહ-લાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**કહલાવવું, કહલાવું** જુઓ 'કહલવું'માં.
**કહાણી** (કાઃણી) સ્ત્રી. [સં. कथानिका > પ્રા. कहाणिआ] વાર્તા, વાત. (૨) દંતકથા, લોકવાયકા. (૩) અદ્ભુત વાત [ભગવાન, ગોપાલ-કૃષ્ણ. (સંજ્ઞા.)
**કહાન** (કાઃન) પું. [સં. कृष्ण > પ્રા. कण्ह, कन्ह] શ્રીકૃષ્ણ
**કહાનડ,-ડો** (કાઃનડ,-ડો) પું. [જુઓ 'કહાન' + ગુ. સ્વાર્થે 'ડ' + 'ઉ' ત. પ્ર.], **કહાનો** (કાઃનો) પું. [સં. कृष्णक- > પ્રા. कण्हअ–, कन्हअ-], **કહાનુડો** (કાઃનુડો) પું. [+ગુ. 'ઉ' + 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'કહાન.' (પદ્યમાં.)
**કહાર** પું. [દે. પ્રા. काहार પાણી વગેરે લાવનાર નોકર; પાલખી ઊંચકનાર ભોઈ] પાલખી ઊંચકનાર ભોઈ
**કહાર(-રે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [+ગુ. 'અ-(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય]

કહાર જાતિની સ્ત્રી

**કહાવવું** (કાઃવવું) જુઓ 'કહેવું'માં.

**કહીં** (કૈંઃ) ક્રિ. વિ. [સં. कस्मिन् > પ્રા. कम्हि > અપ.कहिं] કયાં, કયે ઠેકાણે, કયે સ્થળે (પ્રશ્નાર્થે)! [૦ **કહીં** (-કૈંઃ) (રૂ. પ્ર.) કયાંક કયાંક (અનિશ્ચિતાર્થે)]

**કહીંક** (કૈંઃક) ક્રિ. વિ. [+ગુ 'ક' પ્ર. અનિશ્ચિતાર્થે] કયાંક, કોઈક ઠેકાણે, કોઈક સ્થળે

**કહેણ** (કેઃણ) ન. [સં. कथन > પ્રા. कहण] કથન, વચન, બોલ. (૨) સંદેશો. (૩) તેડું, નોતરું. (૪) (કન્યાનું) માગું

**કહેણી** (કેંઃણી) સ્ત્રી. [સં. कथनिका > પ્રા. कहणिआ] કથન, વચન, બોલ. (૨) કહેવાની રીતે. (૩) વાર્તા, વાત. (૪) લોકાપવાદ [કહેવા પૂરતું

**કહેણું** (કેંઃણું) વિ. [જુઓ 'કહેવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.]

**ક-હેત** ન. [સં. कु + જુઓ 'હેત.'] હેતથી ઊલટું, કુ-સંપ, અણબનાવ. (૨) અ-હિત, હાનિ, નુકસાન

**કહેતલ** (કેંઃતલ) વિ. વિ. [જુઓ 'કહેવું' + ગુ. 'તલ' પ્ર. (વર્ત. કૃ. 'તું'નો વિકાસ) + સ્વાર્થે 'અલ' ત. પ્ર.] કહેનારું, વાત કરનાર. (૨) કહેવા માત્રનું, કહેવા પૂરતું

**કહેતાં** (કેંઃતાં) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કહેવું' + ગુ. 'તાં' કૃ. પ્ર. (વર્ત. કૃ. 'તું'માં અવ્યયાર્થે 'આં' પ્ર.)] કહેવામાં, કહેવાથી. (૨) એટલે કે

**કહેતી** (કેંઃતી) સ્ત્રી. [જુઓ 'કહેવું' + ગુ. 'અતી' કૃ. પ્ર.] કહેવત. (૨) કિંવદંતી, લોકવાયકા–(૩) લોકાપવાદ

**કહેર** (કેંઃર) પું. [અર. કહ્ર્] ભારે જુલ્મ, અત્યાચાર, સિતમ

**કહેવડામણ** (કેઃવડામણ) જુઓ 'કહેવરામણ.'

**કહેવડા(-રા)વવું** (કેંઃવડા(-રા)વવું) જુઓ 'કહેવું'માં.

**કહેવત** (કેંઃવત) સ્ત્રી. [જુઓ 'કહેવું' દ્વારા.] લોકોક્તિ, 'પ્રોવર્બ.' (૨) ઉદાહરણ, દૃષ્ટાંત

**કહેવરા(-ડા)મણ** (કેંઃવરા(-ડા)મણ) ન. [જુઓ 'કહેવું' + ગુ. 'અવ'+'અર(-ડ)'+'આમણ' કૃ. પ્ર.] (લા.) કહેવાપણું, આળ

**કહેવરા(-ડા)વવું** (કેંઃવરા(-ડા)વવું' જુઓ 'કહેવું'માં.

**કહેવાણ** (કેંઃવાણ) ન. [જુઓ 'કહેવું' + ગુ. 'આણ' કૃ.પ્ર.] કહેવાવું એ

**કહેવાતું** (કેંઃવાતું) વિ. [જુઓ 'કહેવું' + ગુ. કર્મણિ 'આ' પ્ર. + 'તું' વર્ત. કૃ. લા.] માત્ર નામનું, કહેવા માત્ર. (૨) ખોટું, બનાવટી, 'એલેજ્ડ'

**કહેવાપણું** (કેંઃવાપણું) ન. [જુઓ 'કહેવું' (વિ. કૃ.) + ગુ. 'પણું 'ત. પ્ર.] (લા.) કહેવું પડે એવી પરિસ્થિતિ, બોલવાની જરૂર. (૨) દોષ કાઢવાપણું

**કહેવાવું** (કેંઃવાવું) જુઓ 'કહેવું'માં.

**કહેવું** (કેંઃવું) સ. ક્રિ. [સં. कथ्- > પ્રા. कह- > જૂ.ગુ. કિહિ.] કથન કરવું, વદવું, બોલવું, ઉચ્ચારવું. (૨) જવાબ આપવો. (૩) ઠપકો દેવો. [પ્ર. ભૂ. કૃ. કહ્યું (કઃયું) અને કીધું; દ્વિ. ભૂ. કૃ. કહેલ, -લું (કેંઃલ, -લું) અને કીધેલ, -લું (આ બંને ભૂ. કા.નાં રૂપ તરીકે કર્મણિ પ્રયોગે)]. **કહેવાવું** (કેંઃવાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **કહાવવું** (કાઃવવું), **કહેવડા(-રા)વવું** (કેંઃવ-) પ્રે., સ. ક્રિ. [**કહ્યા કરવું નહિ** (કઃયા-) (રૂ. પ્ર.) વારંવાર કહેવું નહિ. (૨) અશક્તિ આવી જવી. (૩) ભાન ભુલાઈ જવું]

**કહોણી** (કોઃણી) સ્ત્રી. [સં. कफोणिका > પ્રા. कहोणिआ] જુઓ 'કોણી.'

**કહોવડા(-રા)મણ** (કોઃવ-) જુઓ 'કોવડામણ.'

**કહોવડા(-રા)વવું** (કોઃવ-) જુઓ 'કોહવું'માં.

**કહોવ(-વા)ણ** (કોઃવ(-વા)ણ) ન. [જુઓ 'કોહવું' + ગુ. 'અ(-આ)ણ' કૃ. પ્ર.] કહોવાપણું, સડો

**કહોવરામણ** (કોઃવ-) જુઓ 'કોવડામણ.'

**કહોવરાવવું** (કોઃવ-) જુઓ 'કોહવું'માં.

**કહોવાટ** (કોઃવાટ) પું. [જુઓ 'કોહવું' + ગુ. 'આટ 'કૃ. પ્ર.] કહોવાણ, સડો

**કહોવાણ** (કોઃવાણ) જુઓ 'કહોવણ.'

**કહોવાણિયું** (કોઃવાણિયું) વિ. [+ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] અતિ વરસાદને લઈ કહોવાણ થઈ ગયું હોય તેવું (ખેતર વગેરે)

**કહોવાવું** (કોઃવાવું) જુઓ 'કોહવું'માં.

**કહોવું** (કોઃવું) જુઓ 'કોહવું.'

**કહોળા-પાક** (કોઃળા-) જુઓ 'કોળા-પાક.'

**કહોળું** (કોઃળું) જુઓ 'કોળું.'

**ક-હોંશે(-સે)** (-હોંસ્યે, -સ્યે) ક્રિ. વિ. [સં. कु + જુઓ 'હોંશ' + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] હોંશ વિના, ઊલટ વિના

**કહ્યા-ગરું** (કઃયા-ગરું) વિ. [જુઓ 'કહ્યું' + સં. °कर-क- > શૌ. પ્રા. °गर-अ-] કહ્યા પ્રમાણે કરનારું, આજ્ઞાંકિત

**કહ્યા-માં** (કઃયા-) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કહ્યું' + ગુ. 'માં' સા. વિ. ના અર્થનો અનુગ] (લા.) આજ્ઞામાં, તાબામાં

**કહ્યું** (કઃયું) વિ., કર્મણિ ભૂ. કૃ. અને ભૂ. કા. [સં. कथितक- કર્મણિ ભૂ. કૃ. > પ્રા. कहिअअ- પછી 'કહેવું'ને એ વિકસેલો 'યું' કર્મણિ ભૂ. કૃ.નો પ્ર.] કહેવાની ક્રિયા કરી. (૨) ન. કથન, વચન, બોલ. (૩) શિખામણ

**કહ્લાર** ન. [સં.] ધોળું કમળ

**કળ**[1] સ્ત્રી. [સં. कला] (છંદમાં) કળા, માત્રા. (૨) (લા.) યુક્તિ, હિકમત, કુનેહ, 'ટેક્ટ'. (૩) હાથનો કસબ, હથોટી. (૪) યંત્ર, કરામત, સંચો. (૫) યંત્રની ચાવી, ચાંપ. [૦ **ઉઘાડવી** (રૂ. પ્ર.) ચાંપ તાળું વગેરે ખોલી દેવાં. ૦**ચડા(-ઢા)વવી**, ૦ **દબાવવી**, ૦ **દાબવી**, ૦ **ફેરવવી**, ૦ **મરડવી** (રૂ. પ્ર.) યંત્ર ચાલુ કરવા કે બંધ કરવા ચાંપ પર ક્રિયા કરવી. ૦ **બતાવવી** (રૂ. પ્ર.) યુક્તિ સમઝાવવી, ઉપાય બતાવવો. ૦ **મારવી**, ૦ **વાસવી** (રૂ. પ્ર.) ચાવી કે ચાંપ ફેરવી બંધ કરવું]

**કળ**[2] પું. [દે. પ્રા. कल] કાદવ, કીચડ

**કળ**[3] સ્ત્રી. [જુઓ 'કળવું.[1]'] અટકળ, અનુમાન

**કળ**[4] સ્ત્રી. [જુઓ 'કળવું.[2]'] દુઃખની ઝણઝણ, કળતર. (૨) મૂર્છા, તંમર. [૦ **આવવી**, ૦ **ચડ(-ઢ)વી** (રૂ.પ્ર.) દુઃખની ઝણઝણની પ્રબળ અસર થવી. ૦ **ઊતરવી**, ૦ **વળવી** (રૂ.પ્ર.) દુઃખની શાંતિ થવી]

**કળકળા(-ળા)ણ** જુઓ 'કકળાણ.' [કિકિયારો

**કળ-કળ** (કળ્ય-ક-ળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કળકળવું.'] કકળાટ,

**કળકળતું** વિ. [જુઓ 'કળકળવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] ચાલુ

અર્થો ઉપરાંત (લા.) એકાએક આવી પડવું, અણધાર્યું
**કળ-કળવટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. વ્યાજુ ધીરધારનો ધંધો
**કળકળવું** અ. ક્રિ. [રવા.] કકળાટ કરવો, ટિટિયારો કરવો. (૨) (લા.) દુઃખની વેદના વ્યક્ત કરવી. (૩) રડવું. (૪) શોક વ્યક્ત કરવો. **કળકળાવું** ભાવે., ક્રિ. **કળકળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**કળકળાટ** પું. [જુઓ 'કળકળવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] કકળાટ, રડારોળ. (૨) શોર-બકોર. (૩) ક્લેશ, કંકાસ, કજિયો [કકળાટ, શોર-બકોર, ઘોંઘાટ
**કળકળાણ** ન. [જુઓ કળકળવું + ગુ. 'આણ' કૃ. પ્ર.]
**કળકળાવવું, કળકળાવું** જુઓ 'કળકળવું'માં.
**કળ-કંકણ** ન. ધીરધાર લેનાર વર્ગ. (૨) અસીલ, ઘરાક (વકીલનો)
**કળ-ખાધ**(-ધ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કળવું' + 'ખાધ.'] ખાતેદાર તરફથી થયેલી નુકસાની, ખાતેદાર નાસી જતાં વેપારીનું લેણું ખોટું થવાથી થતી નુકસાની
**કળગારી** પું. શિંગડિયો વછનાગ, વખમો [અણબનાવ
**કળછા** સ્ત્રી. [સં. कलह-च्छाया] કજિયો, ટંટો, તકરાર. (૨)
**કળ-જુગ** પું. [સં.कलि-युग] જુઓ 'કલિ-યુગ.'
**કળણ**$^{૧}$ ન. [સં. कलन > પ્રા. कलण] જ્ઞાન, સમઝણ
**કળણ**$^{૨}$ ન., (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કળવું$^{૨}$' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] કળતર
**કળણ**$^{૩}$ ન. [જુઓ કળવું$^{૩}$ + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] પગ મૂકતાં કળી જવાય તેવી નરમ માટીવાળી ભીની જમીન
**કળણા** સ્ત્રી. [સં. कलना > પ્રા. कलणा] જ્ઞાન, સમઝણ, કળણ
**કળતર**$^{૧}$ ન., [જુઓ 'કળવું$^{૧}$' + ગુ. 'તર' કૃ. પ્ર.] અટકળ, અંદાજ, અડસટ્ટો
**કળતર**$^{૨}$ (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કળવું$^{૨}$' + ગુ. 'તર' કૃ. પ્ર.] ઝીણા તાવ કે મારની અસરથી શરીરનાં અંગોમાં થતું કળણ
**કળતર**$^{૩}$ (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કળવું$^{૩}$' + ગુ. 'તર' કૃ.પ્ર.] પાણીપોચી જમીન (જેમાં પગ વગેરે ખૂંચી જાય)
**કળતર**$^{૪}$ ન. પાણીના કોસને લગતાં ઓજારો અને સાધનો
**કળ-તાણું** ન. [જુઓ 'કળવું$^{૧}$' + 'તાણવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] પાકનો અડસટ્ટો કાઢી આપવાનું મહેનતાણું
**કળથિયું** વિ. [જુઓ 'કળથી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કળથીને લગતું. (૨) કળથીના રંગનું
**કળથી** સ્ત્રી. [સં. कुलत्थिका > પ્રા. कुलत्थिआ] હલકી જાતનું એક ધાન્ય. [० **કરવી** (રૂ. પ્ર.) કજિયો કરવો. (૨) ચિડાવું. ० **ખાવી** (રૂ. પ્ર.) અણગમતું કામ કરવું]
**કળથી-વાયું** વિ. [ + જુઓ 'વાવવું' ઉપરથી વાવ્યું' ભૂ. કૃ. નો વિકાસ] જેમાં કળથી વાવેલી છે તેવું (ખેતર)
**કળથોરું** ન. [સં. कुलत्थ-वृन्तक-] કળથીના છોડની ડાખળી અને પાલો [લાગે તેવું
**કળ-દાર** વિ. [જુઓ 'કળ$^{૧}$' + ફા. પ્રત્યય.] ચાંપવાળું, કૂંચી
**કળના** સ્ત્રી. [સં. कलना] સમઝ, સમઝણ. (૨) ગણતરી, ખ્યાલ
**કળ-પટ** પું., ન. [જુઓ 'કળ$^{૧}$' + સં. पट्ट पुं.] ટાઇપરાઇટર ટેલિપ્રિન્ટર વગેરેના વર્ણોની ગોઠવણીનો ખ્યાલ આપતું પાટિયું, 'કી-બોર્ડ'

**કળપણું** ન. મરનારની પાછળ લૂગડાં ગોદડું થાળી વાટકો ટબૂડી વગેરે આપવાં એ, શય્યા-દાન [કળવી
**કળપવ** ન. જમીનમાં ઢેફાં ભાંગવાનું ખેતીનું એક ઓજાર,
**કળપવું**$^{૧}$ અ. ક્રિ. [સં. क्लृप् > कल्प्, અર્વા. તદ્ભવ 'કલપવું' દ્વારા] કલ્પાંત કરવું, ઝૂરવું. (૨) સ. ક્રિ. નિશ્ચય કરવો. (૩) સંકલ્પ કરવો. **કળપાવું**$^{૧}$ ભાવે., ક્રિ. કર્મણિ., **કળપાવવું**$^{૧}$ પ્રે., સ. ક્રિ.
**કળપવું**$^{૨}$ સ. ક્રિ. ખેતરમાં રાંપડી ફેરવવી. **કળપાવું**$^{૨}$ કર્મણિ., ક્રિ. **કળપાવવું**$^{૨}$ પ્રે., સ. ક્રિ.
**કળપાવવું,**$^{૧-૨}$, **કળપાવું**$^{૧-૨}$ જુઓ 'કળપવું$^{૧-૨}$'માં.
**કળપી** સ્ત્રી. ખેડૂતનું એક ઓજાર, રાંપડી
**કળબ** (-બ્ય) સ્ત્રી. મોટી રાંપડી, કળપી
**કળબવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'કળબ,' -ના. ધા.] ખેતરમાં રાંપડી ફેરવવી. **કળબાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કળબાવવું** પ્રે. સ. ક્રિ.
**કળબાવવું, કળબાવું** જુઓ 'કળબવુ'માં.
**કળમળવું** અ. ક્રિ. [રવા.] કચવાવું, કણમણવું
**કળમળો** પું. [જુઓ 'કળમળવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] કચવાટ, વસવસો, નાખુશી. (૨) વહેમ, શંકા
**કળલાવી** સ્ત્રી. એક જાતની વનસ્પતિ, લાંગુલી, નાગલી
**કળ-વ(-વિ)કળ** સ્ત્રી. [સં. कला + वि-कला] (લા.) યુક્તિ, કળા, હિકમત, તદબીર. (૨) સૂઝ, સમઝ. (૩) માહિતી, ખબર. (૪) શાતા, નિરાંત, ચેન [હિકમતવાળું
**કળ-વ(-વિ)કળિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] યુક્તિબાજ,
**કળવઠ** (-ઠ્ય) સ્ત્રી. ડોલવું એ, ઝોક, લથડિયું. (વહાણ.)
**કળ-વળ**$^{૧}$ (કળ્ય-વળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કળવું$^{૧}$' + 'વળવું.'] યુક્તિ, દાવપેચ, તદબીર, હિકમત [કચકચિયો ઘોંઘાટ
**કળવળ**$^{૨}$ (કળ્યવળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કળવળવું'.] કલબલ,
**કળવળવું** અ. ક્રિ. [રવા.] કલબલ કરવું, કચકચિયો ઘોંઘાટ કરવો. (૨) ખબર પડે એમ કરવું [હુન્નરી
**કળ-વંત** વિ. [સં. कला-वत् > પ્રા. कला-वंत] કળા જાણનાર,
**કળવવું**$^{૧-૨}$ જુઓ 'કળવું $^{૧-૨}$'માં.
**કળ-વિકળ** જુઓ 'કળ-વકળ.'
**કળ-વિકળિયું** જુઓ 'કળ-વકળિયું.'
**કળવી** સ્ત્રી. જમીનનાં ઢેફાં ભાંગવાનું ઓજાર, કળપવ
**કળવું**$^{૧}$ સ. ક્રિ. [સં. कल् > પ્રા. कल-] ઓળખી લેવું. જાણી લેવું. (૨) કલ્પવું, ધારવું, અટકળ કરવી. **કળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કળવવું**$^{૧}$ પ્રે., સ. ક્રિ.
**કળવું**$^{૨}$ અ. ક્રિ. કળતર થવી. **કળવવું**$^{૨}$ પ્રે., સ. ક્રિ. (૨) દુઃખ થાય એમ કરવું
**કળવું**$^{૩}$ અ. ક્રિ. [દે.પ્રા कल-કાદવ, ના. ધા.] (કાદવમાં) ખૂંચી જવું. **કળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**કળવું**$^{૪}$ ન. હિંદુઓમાં મૃત્યુ પછીની એક ક્રિયા
**કળશ** જુઓ 'કલશ.'
**કળશ-ઘર** ન. [સં. कलश + પ્રા. घर] સિંહાસનનો કળશના ચિહ્નવાળો સુશોભિત ભાગ
**કળશ-પૂજા** જુઓ 'કલશ-પૂજા.'
**કળશ-ભાત** (-ત્ય) ન. [સં. कलश + જુઓ 'ભાત.$^{૨}$'] જેમાં કળશની અનેક આકૃતિઓ આવતી હતી તેવું અમદાવાદી

એક કિનખાબનું કાપડ

**કળશ(-સ)લી** સ્ત્રી. [સં. कलश + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે 'ઈ' ત. પ્ર.] નાની લોટી, કસલી, ટબૂડી

**કળશિ(-સિ)યાળું** ન. [જુઓ 'કળશિયો' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] (લા.) વારંવાર ઝાડે જવાનો રોગ, કોગળિયું, 'કૉલેરા'

**કળશિ(-સિ)યો** પું. [સં. कलश- > પ્રા. कलस ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કળશો, મોટો લોટો. [**-યા ભરવા** (રૂ.પ્ર) વારંવાર ઝાડે જવું. **-યે જવું** (રૂ.પ્ર.) મળશુદ્ધિ માટે જવું. **૦ ઊતરવો** (રૂ.પ્ર.) ઝાડો ઊતરવો, મળશુદ્ધિ થવી' **૦ ઉતારવો, ૦ કરવો** (રૂ.પ્ર.) પોંખણું કરવું]

**કળશી** સ્ત્રી. જૂનું વીસ મણનું એક માપ (ત્રણ જાત: ૮૦ માપની, ૪૮ માપની અને ૧૪૪ માપની). (૨) (લા.) બહોળું, મોટું. [**૦ કુટુંબ** (કુટુમ્બ) (રૂ.પ્ર.) બહોળો પરિવાર]

**કળશો** પું. [સં. कलशक- > પ્રા. कलसक ગુ. માં પાછો 'તાલવ્ય'] મોટો લોટો. [**-શે જવું** (રૂ.પ્ર.) જુઓ 'કળશિયે જવું'. **૦ ઉતારવો, ૦ કરવો** (રૂ.પ્ર.) જુઓ 'કળશિયો ઉતારવો-કરવો.']

**કળસલી** જુઓ 'કળશલી.'

**કળસિયાળું** જુઓ 'કળશિયાળું.'

**કળસિયો** જુઓ 'કળશિયો.'

**કળ-હીણુ** વિ. [સં. कला-हीन > પ્રા. कला-हीण] યુક્તિ વિનાનું. (૨) અબૂધ, અનાવડતવાળું. (૩) ચાંપ વિનાનું

**કળહો** પું. [સં. कलहक- > પ્રા. कलहक-(ગ્રા.)] કલહ, કજિયો, કંકાસ

**કળળવું** અ. ક્રિ. [રવા.] કકળવું, કળકળવું, દુઃખને લઈ બૂમ પાડવી. (૨) કોચવાવું

**કળળાવી** સ્ત્રી. એ નામનો એક રાતાં ફૂલવાળો છોડ. (૨) ખડિયો નાગ. (૩) શિંગડિયો વછનાગ

**કળંડિયો** પું. સ્ત્રીઓનું હાથે પહેરવાનું એક ઘરેણું

**કળા** જુઓ 'કલા.'

**કળાકર** જુઓ 'કલા-કર.'

**કળા-કલાપ** જુઓ 'કલા-કલાપ.'

**કળા-કંદ** (કન્દ) જુઓ 'કલા-કંદ.'

**કળા-કાર** જુઓ 'કલા-કાર.'

**કળા-કુશલ(-ળ)** જુઓ 'કલા-કુશલ.'

**કળાકુશલ(-ળ)તા** જુઓ 'કલા-કુશલ-તા.'

**કળા-કૃતિ** જુઓ 'કલા-કૃતિ.'

**કળા-કોવિદ** જુઓ 'કલા-કોવિદ.'

**કળા-કૌશલ(-લ્ય)** જુઓ 'કલા-કૌશલ.'

**કળા-ક્ષય** જુઓ 'કલા-ક્ષય.'

**કળા-ક્ષેત્ર** જુઓ 'કલા-ક્ષેત્ર.'

**કળા-ગુરુ** જુઓ 'કલા-ગુરુ.'

**કળા-ગૃહ** જુઓ 'કલા-ગૃહ.'

**કળા-ચાતુર્ય** જુઓ 'કલા-ચાતુર્ય.'

**કળા-ચિકિત્સક** જુઓ 'કલા-ચિકિત્સક.'

**કળા-જન્ય** જુઓ 'કલા-જન્ય.'

**કળાણુ** જુઓ 'કળણ.[૩]'

**કળાત્મક** જુઓ 'કલાત્મક.'

**કળા-દૃષ્ટિ** જુઓ 'કલા-દૃષ્ટિ.'

**કળા-ધર** જુઓ 'કલા-ધર.'

**કળા-ધરી** જુઓ 'કલા-ધરી.'

**કળા-ધામ** જુઓ 'કલા-ધામ.'

**કળા-ધારી** જુઓ 'કલા-ધારી.'

**કળા-નિધિ** જુઓ 'કલા-નિધિ.'

**કળા-પટુ** જુઓ 'કલા-પટુ.'

**કળા-પારખુ** જુઓ 'કલા-પારખુ.'

**કળા-પૂજક** જુઓ 'કલા-પૂજક.'

**કળા-પૂજન** જુઓ 'કલા-પૂજન.'

**કળાપો** પું. આક્રંદ, રડારોળ. (૨) કકાપો, કલેશ, કંકાસ

**કળા-પ્રચાર** જુઓ 'કલા-પ્રચાર.'

**કળા-પ્રેમ** જુઓ 'કલા-પ્રેમ.'

**કળા-પ્રેમી** જુઓ 'કલા-પ્રેમી.'

**કળા-ફકીર** પું. [સં. कला + જુઓ 'ફકીર.'] (લા.) કળાની પાછળ ભેખ લેનાર

**કળા-ભવન** જુઓ 'કલા-ભવન.'

**કળામય** જુઓ 'કલામય.'

**કળા-મંડપ** (-મણ્ડપ) જુઓ 'કલા-મંડપ.'

**કળા-મંદિર** (-મન્દિર) જુઓ 'કલા-મંદિર.'

**કળાયલ** પું. [સં. कला દ્વારા ગુ.] મોર

**કળા-યુક્ત** જુઓ 'કલા-યુક્ત.'

**કળા-રુચિ** જુઓ 'કલા-રુચિ.'

**કળા-રોળ** પું. રો-કકળાણ, રડારોળ

**કળાવવું** જુઓ 'કળવું[૩]'માં.

**કળાવંત** (-વન્ત) જુઓ 'કલા-વંત.'

**કલાવંતણ** (-વન્તણ્ય) જુઓ 'કલાવંતણ.'

**કલાવંતી** (-વન્તી) જુઓ 'કલાવંતી.'

**કળાવાન** જુઓ 'કલાવાન.'

**કળા-વિજ્ઞ** જુઓ 'કલા-વિજ્ઞ.'

**કળા-વિજ્ઞાન** જુઓ 'કલા-વિજ્ઞાન.'

**કળા-વિદ** જુઓ 'કલા-વિદ.'

**કળા-વિદ્યા** જુઓ 'કલા-વિદ્યા.'

**કળા-વિરોધી** જુઓ 'કલા-વિરોધી.'

**કળા-વિવેચક** જુઓ 'કલા-વિવેચક.'

**કળા-વિવેચન** જુઓ 'કલા-વિવેચન.'

**કળા-વિશારદ** જુઓ 'કલા-વિશારદ.'

**કળા-વિષયક** જુઓ 'કલા-વિષયક.'

**કળાવું** જુઓ 'કળવું[૧]'માં.

**કળા-શત્રુ** જુઓ 'કલા-શત્રુ.'

**કળા-શાલા(-ળા)** જુઓ 'કલા-શાલા.'

**કળા-શિક્ષણ** જુઓ 'કલા-શિક્ષણ.'

**કળા-સંપન્ન** (-સમ્પન્ન) જુઓ 'કલા-સંપન્ન'.

**કળા-સીંદરી** સ્ત્રી. [સં. कला + જુઓ 'સીંદરી'] (લા.) પાણા વચ્ચેનો સાંધો પૂરતો બેસાડવો એ, પૂરતો વાટો

**કળાહોળ** પું. [સં. कोलाहल; (ગ્રા.)] કોલાહલ, ભારે ઘોંઘાટ, શોર-બકોર

**કળાંસી** સ્ત્રી. યંત્રકળા. (૨) સાલની સાંધ બંધ બેસતી કરવા માટે વપરાતું ચીપટા ઘાટનું એક ઓજાર. [**૦ કાપવી** (રૂ.પ્ર.) ફરતું કાપીને બેસતું કરવું. **૦ લેવું** (રૂ. પ્ર.) બળદ-ગાડીના પૈડાના પાટલાના છેડા ભેળા થઈ ગયેલા હોય તેને જુદા કરવા. (૨) લાકડામાં કાણું પાડી બીજા લાકડાનું સાલ બેસાડવું]

**કળિ** જુઓ 'કલિ.'

**કળિ-કાલ(-ળ)** જુઓ 'કલિ-કાલ.'

**કળિ-જુગ** જુઓ 'કલિ-જુગ.'

**કળિ-મલ(-ળ)** જુઓ 'કલિ-મલ.'

**કળિય(-યા)ણ** (-ય્ય) વિ., સ્ત્રી. [સં. कुल દ્વારા ગુ.] કુલીન સ્ત્રી, ખાનદાન સ્ત્રી

**કળિયર** વિ., પું. [જુઓ 'કાળું' દ્વારા.] કાળોતરો (નાગ)

**કળિયલ** વિ. [સં. कुल દ્વારા ગુ.] કુળવાન, કુલીન

**કળિયાણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કળિયણ.'] કુલીનતા, ખાન-દાની, પ્રતિષ્ઠા

**કળિયાત** વિ. નાસીપાસ, નાઉમેદ. (૨) અપ્રસન્ન, નારાજ

**કળિયાર** જુઓ 'કાળિયાર.'

**કળિ-યુગ** જુઓ 'કલિ-જુગ.'

**કળિયુગ-સંવત** (-સંવ્વત) જુઓ 'કલિયુગ-સંવત.'

**કળિયું[૧]** વિ. [જુઓ कुल દ્વારા ગુ.] કુલીન, ખાનદાન

**કળિયું[૨]** ન. જમીન રાંપલવાનું ખેડૂતનું સાધન

**કળિયું[૩]** ન. તરબૂચનું બી [(૨) ઠળિયો

**કળિયો** પું. [જુઓ 'કળી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ડોડો.

**કળિંગડું** જુઓ 'કલિંગડું.'

**કળી** સ્ત્રી. [સં. कलिका > પ્રા. कलिआ] વગર ખીલેલું નાનું ફૂલ. (૨) (લા.) કળીના ઘાટનો બૂંદીનો પ્રત્યેક આકાર. ચણાના લોટની સેવ. (૪) અંગરખા કે પહેરણમાં કરાતું બગલ નજીકનું ખાસ પ્રકારનું એક સીવણ. [**૦એ કપાવું** (રૂ.પ્ર.) અત્યંત દુઃખની-લાગણી થવી. **૦ ખીલવી** (રૂ.પ્ર.) આનંદમાં મગ્ન થવું. (૨) યૌવનમાં આવવું]

**કળી-ચૂનો[૧]** પું. [જુઓ 'કળી' + 'ચૂનો.' કળીના આકારનો ભાસ આપતો] ચૂનાનો વિશિષ્ટ પ્રકાર (આરસ જેવી ઉત્તમ જાતના પથ્થરોમાંથી બનાવાતો)

**કળી-ચૂનો[૨]** પું. મોચીનું શિંગડાનું એક ઓજાર [કળણ

**કળીબર** સ્ત્રી. પગ પેસી જાય તેવી પોચી ભીની જમીન,

**કળું(-ળૂં)ઢું(-ઠું, -ઢું)** વિ. [જુઓ 'કાળું' દ્વારા.] કાળા રંગનું, શ્યામ વર્ણનું. (૨) કાદવિયા રંગનું, ઝાંખું મેલું. (૩) માટી-વાળું—ગારાવાળું—કાદવવાળું—ગીલું

**કળું(-ળૂં)ઢાસ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' દ્વારા.] કાળાશ, શ્યામતા

**કળૂંઢું, -ઠું** જુઓ ક,ળુંઢું.'

**કળૂંઢાસ** જુઓ 'કળુંઢાસ.'

**કળૂંઢું** જુઓ 'કળુંઢું.' [એક ઘાસ

**કળેરું** ન. કાળિયા નામના ઘાસને મળતું મોટા પાંદડાંવાળું

**કળે-વળે** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'કળ[૧]' + 'વળ', બેઉને ગુ. 'એ' ત્રી. વિ.નો પ્ર.] યુક્તિપ્રયુક્તિથી, સમજાવટથી

**કળેચો** પું. લગ્નને આગલે દિવસે રાતે કરવામાં આવતો એક હિંદુ ધાર્મિક વિધિ

**કળેળવું** અ. ક્રિ. [રવા.] કકળાટ કરવો, ભારે કાં કાં કરવું (કાગડાનું). (૨) (લા.) કકળાટ કરવો, વિલાપ કરવો

**કળેળાટ** પું. [જુઓ 'કળેળવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.], **-ટી** સ્ત્રી [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય], **કળેળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કળેળવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] છાતીફાટ રુદન, કલ્પાંત

**કળો** (કઃળો) પું. [સં. कलह-] જુઓ 'કલો.' (૨) (લા.) લાંબો સાદ, રડવાનો તાણીને કરવામાં આવતો અવાજ

**કળોઈ(-યું)** વિ. [સં. कुल દ્વારા ગુ.] જેનો લેવાનો હક્ક થાય તેવું (કોઈ બહેન પુત્રી વગેરે અને એનાં સંતાનોમાંનું પ્રત્યેક) લેણિયાત સગું

**કળોટા(-ઠી)** સ્ત્રી. સાથિયા વગેરે પૂરવા માટેની પથ્થરની ભૂકી. (૨) શેકાવાથી ઊજળી થતી એક જાતની સફેદ રેતી

**કળોડું(-ઠું)** ન. જુઓ 'કરોડું.'

**કળોઠ** ન. પાસું, પડખું, પાર્શ્વ

**કળોઠી** જુઓ 'કળોટી.'

**કળોઠું** જુઓ 'કળોઠું.'

**કળોઢું** જુઓ કળુંઢું.'

**કળોયું** જુઓ 'કળોઈ.' [લીધે કાળું થઈ જવું

**કળોંઢવું** (કળોંઢવું) અ. ક્રિ. [જુઓ 'કાળું' દ્વારા.] રોગને

**કંઈ[૧]** (કૈં) સર્વ., વિ. [જુઓ 'કાંઈ.'] જુઓ 'કાંઈ.' [**૦ કંઈ થવું** (-કૈં-) **૦ નહિ, ૦ નહિ તો, ૦ નું કંઈ** (-કૈં), **૦ ને કાચરા** (રૂ.પ્ર.) જુઓ 'કાંઈ'માં.]

**કંઈ[૨]** (કૈં) સર્વ., વિ. [સં. कतिचिदपि > પ્રા. कइइ-अवि > અપ. कइ-वि] કેટલાય, અનેક

**કંઈ[૩]** (કૈંઃ) ક્રિ. વિ. [ચરો.] જુઓ 'કહી.'

**કંઈએક** (કૈંએક)) સર્વ., વિ. [જુઓ 'કંઈ[૨]' + ગુ. 'એક.'] જુઓ 'કંઈ.[૨]'

**કંઈક[૧]** (કૈંક) જુઓ 'કાંઈક.'

**કંઈક[૨]** (કૈંક) સર્વ, વિ. [જુઓ 'કંઈ[૨]' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'કંઈ.[૨]'

**કંક** (કઙ્ક) પું., ન. [સં., પું.] એ નામનું એક પક્ષી (જેની પાંખનાં પીછાં બાણને છેડે બાંધવામાં આવે છે—હવામાં ગતિ પકડવા માટે). (૨) ભારતવર્ષનો જૂનો એક દેશ. (સંજ્ઞા.) (૩) એ નામની એક પ્રાચીન આદિવાસી પ્રજા. (સંજ્ઞા.) (૪) યુધિષ્ઠિરનું વિરાટનગરમાંના ગુપ્તવાસ દરમ્યાન સ્વીકારેલું નામ. (સંજ્ઞા.) [કવચ, બખ્તર

**કંકટ** (કઙ્કડ) ન. [સં कङ्कट > પ્રા. कंकड, પ્રા. તત્સમ, પું.]

**કંકણ** (કઙ્કણ) ન. [સં., પું.] કાંગરાવાળી ચૂડી. (૨) વિવાહની વિધિ કરી કાંડે બાંધેલા મીંઢળ સાથેનો નાડા-છડીનો દોરો, કાંકણદોરો. (૩) વરોળીમાં વરાયેલા બ્રાહ્મણ તેમજ યજમાનને કાંડે બંધાતો નાડાછડીનો દોરો

**કંકણ-ગ્રહણ** (કઙ્કણ-) ન. [સં.] સૂર્યના સંપૂર્ણ ખગ્રાસ ગ્રહણ વખતે ચંદ્ર બરોબર સમાઈ જતાં સૂર્યની બાકીની કિનારી પ્રકાશિત રહે એવા પ્રકારનું ગ્રહણ, કંકણાકૃતિ ગ્રહણ ['કંકણ(૨,૩).'

**કંકણ-દોરો** (કઙ્કણ-) પું, [સં. + જુઓ 'દોરો.'] જુઓ

**કંકણ-દ્વીપ** (કઙ્કણ-) પું. [સં] પરવાળાંનો બેટ

**કંકણ-રવ** (કઙ્કણ-) પું. [સં.] કંકણોનો ખડખડાટ

**કંકણ-વંતું** (કઙ્કણ-વન્તું) વિ. [સં. + સં. °વત્ > પ્રા. °વંત + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કંકણ હાથે પહેરેલ છે તેવું

**કંકણાકાર** (કઙ્કણા-) પું [સં + સં. आकार], **કંકણાકૃતિ** (કઙ્કણા-) સ્ત્રી., વિ. [સં. + સં. आकृति] કંકણનો ઘાટ (૨) વિ. કંકણના ઘાટનું, બંગડી-ઘાટનું, મંડલાકાર, ગોળ, 'ઍન્યુલર'

**કંકણાંક** (કઙ્કણાઙ્ક) પું [સં. + अङ्क] કંકણનો ડાઘ કે ડણ

**કંકણિક** (કઙ્કણિક) ન. [સં.] કાંડામાં કૂર્ચાસ્થિઓની આગલી બાજુ ઉપર આડો રહેલો-ઘણો ઊંડે આવેલો-ઘણો અગત્યનો સ્નાયુનો પટ્ટો

**કંકણી**[1] (કઙ્કણી) સ્ત્રી. [સ.] ઘૂઘરી. (૨) ઘૂઘરીવાળું ઘરેણું

**કંકણી**[2] (કઙ્કણી) સ્ત્રી. [જુઓ 'કણકણવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કંપારી, ધ્રુજારી

**કંક-પક્ષ** (કઙ્ક-) પું. [ સં. ], **કંક-પત્ર** (કઙ્ક-) પું., ન. [સં., ન.] કંક પક્ષીની પાંખ અને એમાંનું પ્રત્યેક પીછું

**કંકર** (કઙ્કર) પું. [સં.] પથ્થરનો ખૂબ નાનો ટુકડો, કાંકરો. (૨) રેતી કે ધૂળ સાથે ભળેલો કાંકરો, મરડિયો

**કંકરમય** (કઙ્કર-] વિ. [સં.] કાંકરાવાળું, કાંકરિયાળ

**કંકર-સ્નાન** (કઙ્કર-) ન. [સં.] અત્યંત ઠંડા પ્રદેશમાં બ્રાહ્મણ પાણીમાં કાંકરો નાખી પોતે નાહ્યાનું માની લે એ પ્રકારનું નાહવું એ

**કંકરાહાર** (કઙ્કરા-) પું. [સં. + સં. आहार] કાંકરીનો આહાર (કબૂતર કાંકરી ચરે છે.) [કરનારું (કબૂતર)

**કંકરાહારી** (કઙ્કરા-) વિ. [સં.+आहारी પું.] કાંકરીનો આહાર

**કંકરિયું** (કઙ્કરિયું) ન. [ સં. + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ] કાંકરી. (૨) કાંકરીથી રમાતી એક રમત

**કંકરીલું** (કઙ્કરીલું) વિ. [ સં. + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] કાંકરીવાળું. (૨) રેતીવાળું. (૩) (લા.) બગડેલું

**કંક-મુખ** (કઙ્ક-) વિ. [સં.] કંક પક્ષીના મોઢા જેવું મોઢું હોય તેવું (સાણસી વગેરે સાધન)

**કંક-લોહ** (કઙ્ક-) ન. [સં] એક જાતનું લોઢું

**કંક-વદન** (કઙ્ક-) વિ. [સં.] જુઓ 'કંક-મુખ.'

**કંકાયુ** (કઙ્કાયુ) પું. [સં. कङ्क + आयु] માછલીના આકારનો પાણીનો એક સાપ (કંક જેવાં પક્ષીઓનો આહાર બનતો)

**કંકાલ** (કઙ્કાલ) ન. [સં., પું., ન.] હાડપિંજર

**કંકાલ-શેષ** (કઙ્કાલ-) વિ. [ સં. ] (લા.) માત્ર હાડપિંજરના દેખાવનું-અતિ દૂબળું

**કંકાલાસ્ત્ર** (કઙ્કાલાસ્ત્ર) ન. [સં. + अस्त्र] હાડકાનું બનતું ફેંકવાનું એક પ્રકારનું હથિયાર

**કંકાલી** (કઙ્કાલી) પું [સં.] મુંડમાળા ધારણ કરનાર રુદ્ર, શિવ

**કંકાવટી** (કઙ્કા-) જુઓ 'કુંકાવટી.'

**કંકાયેલ** (કઙ્કાયેલ્ય) વિ. [જુઓ 'કંકુ' દ્વારા.] કંકુ જેવું રાતું

**કંકાસ** (કઙ્કાસ) પું. [ફા. કંગાશ્] કજિયો, તકરાર, ઝઘડો

**કંકાસણી** (કઙ્કા-) વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'કંકાસણું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કંકાસ કરનારી સ્ત્રી, કંકાસિયા સ્વભાવની સ્ત્રી

**કંકાસણું** (કઙ્કા-) વિ. [જુઓ 'કંકાસ' + ગુ. 'અણું' ત.પ્ર.] કંકાસ કરનારું, કંકાસિયા સ્વભાવનું, કજિયાળું

**કંકાસિય-(યે)ણ** (કઙ્કાસિય(-યે)ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કંકાસિયું' + 'અ(એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય] જુઓ 'કંકાસણી.'

**કંકાસિયું** (કકા-) વિ. [જુઓ 'કંકાસ' + ગુ. 'ઇયું' ત પ્ર.], **કંકાસીલું** (કઙ્કા-) વિ. [+ ગુ. 'ઈલું' ત.પ્ર.] કંકાસ કરનારું, કંકાસ કરવાના સ્વભાવવાળું

**કંકુ** (કઙ્કુ) ન. [સં. कुङ्कुम, કેસર] (લા.) ખારાના પાણીમાં પલાળેલા હળદરના ગાંઠિયાનું ચૂર્ણ. [**૦ છાંટવું** (રૂ. પ્ર.) શુભ છે એવું બતાવવું, મંગળમય કરવું. **૦ના કરવા** (રૂ. પ્ર.) શુભ વિદાય લેવી. (૨) સારું કામ કરવું. **૦ના કોગળા** (રૂ. પ્ર) મોજમજા, સુખ-વૈભવ. **૦નાં પગલાં** (રૂ. પ્ર.) સારા શુકનનો લાભ, સૌભાગ્ય કે ઉન્નતિનું ચિહ્ન. **૦નું કરવું** (રૂ. પ્ર.) આનંદ-મંગળ કરવું. (૨) ફતેહ કરવી. (૩) શુભ વિદાય લેવી. **૦ને ચાંદલે** (રૂ. પ્ર.) કોઈ પણ પ્રકારના બદલા વિના કન્યાદાનની રીતે. **૦ને પગલે** (રૂ. પ્ર.) શુભ શુકનથી. (૨) આદરમાનથી. **૦ વાળે હાથે** (રૂ. પ્ર.) સૌભાગ્યભેર, મંગળમય રીતે]

**કંકુ-ઘોળણ** (કઙ્કુ-) ન. [ + જુઓ 'ઘોળવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] કંકુ ઘોળવું એ

**કંકુટ** (કઙ્કુટ) પું., ન. એક જાતની વૈદકીય માટી

**કંકુ(-કૂ)ડી** (કઙ્કુ(-કૂ)ડી) વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'કંકુડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] (લા.) સૌભાગ્યવતી સ્ત્રીનું ફુલામણું નામ. (૨) નાની પતંગડી. (૩) એક વનસ્પતિ

**કંકુ(-કૂ)ડું** (કઙ્કુ(-કૂ)ડું) ન. [જુઓ 'કંકુ' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કંકુ. (પદ્યમાં.) [(૨) બગલો

**કંકુ(-કૂ)ડો** (કઙ્કુ(-કૂ)ડો) પું. [જુઓ 'કંકુડું.'] (લા.) પતંગ.

**કંકુ-પગલું** (કઙ્કુ-) વિ. [જુઓ 'કંકુ' + 'પગલું.'] (લા.) સારા શુકનનું, શુકનિયાળ

**કંકુ-પડી** (કઙ્કુ-) સ્ત્રી. [જુઓ 'કંકુ' + 'પડી.'] કંકુનો નાનો પડો કે પડીકું (નાડાછડી બાંધી હોય એવી રીતે)

**કંકુ-પડો** (કઙ્કુ-) પું. [જુઓ 'કંકુ' + 'પડો.'] (નાડાછડી બાંધેલો) કંકુનો પડો (મોટું પડીકું) [છે તેવું

**કંકુ-રોલ(-ળ)** વિ. [જુઓ 'કંકુ'+'રોળાવું.'] કંકુ ચોપડાયેલ

**કંકુ-વરણું**, **કંકુ-વર્ણું** વિ. [જુઓ 'કંકુ' +.સં. वर्ण > અર્વા. તદ્ભવ 'વરણ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] કંકુના રંગ જેવું રાતું, રાતા રંગનું [કંકુ વિનાનું

**કંકુ-વાહોણું** (કઙ્કુ-વોઃણું) વિ. [જુઓ 'કંકુ' + 'વહોણું,']

**કંકૂડી** (કઙ્કૂડી) જુઓ 'કંકુડી.'

**કંકૂડું** (કઙ્કૂડું) જુઓ 'કંકુડું.'

**કંકૂડો** (કઙ્કૂડો) જુઓ 'કંકુડો.' [કંકોલ વૃક્ષ

**કંકેલ** (કઙ્કેલ્ય) સ્ત્રી. [સં. कङ्केल्लि પું.] અશોક વૃક્ષ. (૨)

**કંકોડી** (કઙ્કોડી) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. कंकोडिआ] કંકોડાં—કંટોલાંનો વેલો (માત્ર ચોમાસામાં થાય છે.). (૨) નાહવામાં વપરાતી એક સુગંધી ભૂકી [ કંટોલું

**કંકોડું** (કઙ્કોડું) ન. [દે. પ્રા. कंकोडअ-] કંકોડીનું ફળ,

**કંકોતરિયો** (કઙ્કો-) વિ., પું. [જુઓ 'કંકોતરી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] લગ્ન વગેરે માંગલિક પ્રસંગની કંકોતરી પહોંચાડનાર બ્રાહ્મણ કે અન્ય માણસ

**કંકોતરી** (કઙ્કો-), **કંકોત્રી** (કઙ્કો-) સ્ત્રી. [સં. कुङ्कुमपत्रिका > પ્રા. °उत्तरिआ] જુઓ 'કુંકુમ-પત્રિકા.'
**કંકોરેલ** (કઙ્કો-) વિ. મીઠું, સુંદર
**કંકોલ** (કઙ્કોલ) ન. [સં., પું.] ચણકબાબ (એક વેલો)
**કંકોલું** (કઙ્કોલું) વિ. કોકર-વરણું
**કંકોળી** (કઙ્કોળી) સ્ત્રી. [જુઓ 'કંકુ' દ્વારા.] કંકુ રાખવાનું પાત્ર, કુંકાવટી. (૨) વિ., સ્ત્રી. પીઠી લગાવેલી સ્ત્રી
**કંકોળેલ** (કઙ્કોળેલ) વે. [જુઓ 'કંકુ' + ગુ. 'ઓળ' (ત. પ્ર.) + 'એલ' બી. ભૂ. કૃ.] કુંકુથી રંગેલું. (૨) કંકુ જેવા રાતા રંગનું
**કંખી** (કઙ્ખી) સ્ત્રી. આંખનો ખૂણો. (૨) વાંકી નજર
**કંગ**[૧] (કઙ્ગ) ન. [સં. कङ्गु ન.] જુઓ 'કાંગ.'
**કંગ**[૨] (કઙ્ગ) ન. બખ્તર, કવચ
**કંગટી**[૧] સ્ત્રી. સોનાનો એક જાતનો કમરપટો કે કંદોરો
**કંગટી**[૨] સ્ત્રી. ખાતરિયું
**કંગણ** (કઙ્ગણ) ન. [સં. कङ्कण પું., ન.] સોનારૂપાનું કાંડા ઉપર પહેરવાનું કાંગરાવાળું ઘરેણું, કંકણ. (૨) ગૂંથણ-કામમાં કાંગરી જેવી ગૂંથણીની એક ભાત (૩) અકાલી શીખોનું માથા ઉપર બાંધવાનું લોઢાનું કડું
**કંગણી**[૧] સ્ત્રી. [સં. कङ्कणिका > પ્રા. कंकणिआ] કંગની, નાનું કંકણ. (૨) કાંસકી
**કંગણી**[૨] સ્ત્રી. ચોખાની એક જાત
**કંગણા-દાર** વિ. [જુઓ 'કંગણી[૧]' + ફા. પ્રત્યય] કાંગરીવાળું
**કંગ-ઘર** (કઙ્ગ-) ન. પૂર્વ ગોળાર્ધમાં વસનારું એક જાતનું ગાનારું પક્ષી
**કંગન** (કઙ્ગન) ન. [સં. कङ्कण > હિ.] જુઓ 'કંગણ.'
**કંગનવો** પું. [સં. कङ्कत- > પ્રા. कंकअ- દ્વારા] દાંતિયો, કાંસકો
**કંગની** સ્ત્રી. [સં. कङ्कणिका > પ્રા. कंकणिआ > હિ.] જુઓ 'કંગણી.'
**કંગનો** પું. [સં. कङ्कण > હિ. + ગુ. 'ઉં,' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] વરકન્યાને કાંડે બાંધેલ નાડાછડી [જુઓ 'કંગાલ.'
**કંગલું** વિ. [જુઓ 'કંગાલ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]
**કંગવો** પું. [સં. कङ्कत- > પ્રા.कंकअ- દ્વારા] જુઓ 'કંગનવો.'
**કંગાલ(-ળ)** (કઙ્ગાલ,-ળ) વિ. [ફા. 'કંગાલહ્'–માગવું] ભિખારી. (૨) (લા.) નિર્ધન, ગરીબ, દીન. (૩) જરૂરિયાતવાળું. (૪) નાદાર, દેવાળિયું. (૫) સાવ દૂબળું
**કંગાલ(-ળ)-કાનૂન** (કઙ્ગા-) પું. [જુઓ 'કંગાલ' + 'કાનૂન.'] ગરીબ લોકોને નભાવવાનો સરકારી કાયદો, 'પૂઅર લૉ'
**કંગાલ(-ળ)-ખાનું** ન. [જુઓ 'કંગાલ' + 'ખાનું.'] ભૂખે મરતાં લોકોને ભરણપોષણ આપવાનું સ્થાન, દરિદ્ર-ગૃહ
**કંગાલત** (કઙ્ગા-) સ્ત્રી. [જુઓ 'કંગાલિયત.'] કંગાલ સ્થિતિ, ગરીબાઈ, કંગાલિયત
**કંગાલ-તર** વિ. [જુઓ 'કંગાલ' + સં., પ્ર.] (લા.)મિથ્યાભિમાની
**કંગાલ-તા** (કઙ્ગા-) સ્ત્રી. [જુઓ કંગાલ' + સં. પ્રત્યય.],
**કંગાલિ(-ળિ)યત** (કઙ્ગા-) સ્ત્રી. [જુઓ 'કંગાલ' + અર. 'ઇય્યત્' પ્ર.] કંગાલ હોવાપણું
**કંગાળ** (કઙ્ગાળ) જુઓ 'કંગાલ.'
**કંગાળિયત** (કઙ્ગા-) જુઓ 'કંગાલિયત.'

**કંગુ** (કઙ્ગુ) સ્ત્રી. [સં., ન.] કાંગ નામનું એક હલકું ધાન્ય
**કંગુરો** (કઙ્ગુરો) પું. [ફા. કંગુરહ્] કિલ્લા કે દેવાલય-મસીદ વગેરેની દીવાલો ઉપરનું તે તે કોસીસું, કાંગરું. (૨) નાનો મિનારો
**કંગોઈ** (કઙ્ગોઈ) સ્ત્રી. [સં. कङ्कतिका > પ્રા. कंकइआ], **કંઘી** (કઙ્ઘી) સ્ત્રી. કાંસકી [ઓળી ચોટલો બાંધવો એ
**કંઘી-ચોટી** સ્ત્રી, [જુઓ 'કંઘી' + 'ચોટી' (હિં.)] વાળ
**કંચકુરી** સ્ત્રી. વાડમાં ઊગતી એક જાતની વનસ્પતિ
**કંચકો** પું. [સં. कञ्चुक > પ્રા. कंचुअ + ગુ. 'કું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] સર્પની કાંચળી
**કંચન** (કઞ્ચન) ન. [સ. काञ्चन] ઉચ્ચ જાતનું એક સોનું. (૨) (લા.) ધન-દોલત. (૩) વિ. શુદ્ધ, મેલ વિનાનું. (૪) નિર્દોષ [રંગનો પોપટ
**કંચન-કીર** (કઞ્ચન-) પું. [સં. काञ्चन + સં.] સોનેરી
**કંચન-ખચિત** (કઞ્ચન-) વિ. [સં. काञ्चन + સં.] સોનાથી ભરેલું કે જડેલું [એક ઊંચી જાતના ચોખા
**કંચન-ચૂર** (કઞ્ચન-) પું. [સં. काञ्चन + ચૂરો.'] (લા.)
**કંચન-નીર** (કઞ્ચન-) ન. [સં. काञ्चन + સં ] ચોખ્ખું પાણી
**કંચન-પુરુષ** પું. [સં. काञ्चन +સં.] મૃતક-કર્મમાં બ્રાહ્મણને દેવામાં આવતી સોનાના પતરા ઉપર કોતરેલી મૃતકની મૂર્તિ
**કંચનમય** (કઞ્ચન-) વિ. [સં. काञ्चन-] સોનાનું બનેલું
**કંચન-મુક્તિ** (કઞ્ચન) સ્ત્રી. [સં. काञ्चन + સં.] ધનદોલત વગેરેમાં અનાસક્તિ [કંચનાર વૃક્ષ
**કંચન-રાતો** (કઞ્ચન-) પું, [સં. काञ्चन+'રાતો' ('રાતું' વિ.)]
**કંચન-વરણું**, **કંચન-વર્ણું** (કઞ્ચન-) વિ. [સં. काञ्चन + સં. વર્ણ > અર્વા. તદ્ભવ 'વરણ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] સોનાના રંગનું, સોનેરી
**કંચન-વૃક્ષ** (કઞ્ચન-) ન. [સં. काञ्चन+સં., પું.], **કંચન-સાલ** (કઞ્ચન-) ન. [સં. काञ्चन+[સં.], **કંચનાર** (કઞ્ચ-) ન. [સં. काञ्चनार, પું] કાંચનાર, પુંનાગ (વૃક્ષ)
**કંચની** (કઞ્ચની) સ્ત્રી. [સં- काञ्चनी] (લા.) ગાઈ બજાવીને આજીવિકા ચલાવનારી સ્ત્રી, ગણિકા
**કંચવો** (કઞ્ચવો) પું. [સં. कञ्चुक- > પ્રા. कंचुअ- ] કાંચળી, કમખો, કાપડું, ચોળી
**કંચાવવું** (કઞ્ચાવવું) જુઓ 'કંચાવું'માં.
**કંચાવું** (કઞ્ચાવું) અ. ક્રિ. [રવા.] હેરાન થવું. (૨) ભોળવાઇને સોબત કરવી. (૩) છેતરાવું, ઠગાવું. **કંચાવવું** (કઞ્ચાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.
**કંચુક** (કઞ્ચુક) પું. [સં.] કમખો, કાપડું, ચોળી, કાંચળી. (૨) સાપની કાંચળી. (૩) બખ્તર, કવચ
**કંચુકી**[૧] (કઞ્ચુકી) પું. [સં.] પ્રાચીન રાજ-દરબારોમાં અંતઃપુર–રાણીવાસ કે જનાનખાનાનો રક્ષક મુખ્ય અધિકારી
**કંચુકી**[૨] (કઞ્ચુકી) સ્ત્રી. [સં. कञ्चुक + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ચોળી, કાંચળી, કાપડું, કમખો
**કંચુકીય** (કઞ્ચુકીય) પું. [સં.] જુઓ 'કચુકી.[૧]'
**કંચોલું(-ળું)** (કઞ્ચો-) ન. એક સુગંધીદાર વનસ્પતિ
**કંજ** (કઞ્જ) પું. [સં.] બ્રહ્મા. (૨) ન. કમળ. (૩) પું., ન. ચોમાસામાં ઘાસ વગેરે ઊગી નીકળે છે એ સ્થિતિ
**કંજક** (કઞ્જક) ન. [સં., પું.] એક પક્ષી

**કંજ-નયની** (કઞ્જ-) વિ., સ્ત્રી. [સં. कन्ज-नयना + ગુ.'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય] કમળનાં જેવાં નેત્રવાળી સ્ત્રી

**કંજ-નાભ** (કઞ્જ-) પું. [સં. + नाभि, બ. વ્રી.માં 'नाभ'] (જેમની નાભિમાં કમળ છે તેવા) વિષ્ણુ

**કંજ-મુખી** (કઞ્જ-) વિ., સ્ત્રી.[સં.]કમળના જેવા મુખવાળી સ્ત્રી

**કંજરા(-લા)વું** અ. ક્રિ. [રવા.] કૂંગાઈ જવું. (૨) કરમાઈ જવું [જાતનું પંખી

**કંજ(-ઝ)રી**[1] (કઞ્જ(-ઞ્ઝ)રી) સ્ત્રી. [સં. कज्जल પું.] એક

**કંજ(-ઝ)રી**[2] (કઞ્જ(-ઞ્ઝ)રી સ્ત્રી. ખંજરી, ઝાંઝ

**કંજ(-ઝ)રી**[3] (કઞ્જ (-ઞ્ઝ) રી) સ્ત્રી. એક વનસ્પતિ

**કંજલાવું** જુઓ 'કંજરાવું.'

**કંજ-વન** (કઞ્જ-) ન. [સં.] કમળનું વન

**કંજા(-ઝા)રે** (કઞ્જા(-ઞ્ઝા)રચ) વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'કંજ(૩).'] (૨)' ચોમાસામાં નાની નાની વનસ્પતિ અને ઘાસ ઊગી નીકળતાં જમીનની દેખાતી લીલા રંગની સમૃદ્ધિ, કુંજાર

**કંજાવું** (કઞ્જાવું) અ. ક્રિ. જુઓ 'કંજરાવું'.

**કંજૂસ** (કઞ્જૂસ) વિ. [મરા., હિં कंजूस] વધારે પડતી કરકસર કરનારું, લોભિયું, બખીલ, કૃપણ

**કંજૂસાઈ** (કઞ્જૂસાઈ) સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] કંજૂસ-પણું, લોભ, કૃપણતા

**કંઝરી**[1-2-3] (કઞ્ઝરી) જુઓ 'કંજરી.[1-2-3]'

**કંઝાર** (કઞ્ઝારચ) જુઓ 'કંજાર.'

**કંટક** (કણ્ટક) પું. [સં.] કાંટો. (૨) (લા.) નડતરરૂપ કોઈ પણ પદાર્થ. (૩) શત્રુ, દુશ્મન. (૪) રોમાંચ

**કંટક-કીટ** (કણ્ટક-) પું. [સં.]શરીરે કાંટા-કાંટાવાળો એક કીડો

**કંટક-ક્ષત** (કણ્ટક-) વિ. [સં.] કાંટાથી વીંધાયેલું. (૨) ન. કાંટાથી થયેલી ઈજા. (૩) કાંટાથી થયેલ ઘારું

**કંટક-ચર્મી** (કણ્ટક-) વિ. [સં., પું.] કાંટાળી ચામડીવાળું (પ્રાણી) [તથા ગોખરું એ ત્રણ વનસ્પતિ

**કંટક-ત્રય** (કણ્ટક-) ન. [સં.] ભીલી અને બેઠી ભોરિંગણી

**કંટક-દ્રુમ** (કણ્ટક-) ન. [સં., પું.] કાંટાવાળું કોઈ પણ ઝાડ

**કંટક-નાલ** (કણ્ટક-) વિ. [સં.] કાંટાવાળી ડાંડલીનું

**કંટક-પક્ષક** (કણ્ટક-) વિ. [સં.], **કંટક-પત્રી** (કણ્ટક-) વિ. [સં., પું.] કાંટાવાળી પાંખોવાળું

**કંટક-પૂર્ણ**. **કંટક-મય**, **કંટક-યુક્ત** (કણ્ટક-) વિ. [સં.] કાંટાઓથી ભરેલું, કાંટાળું

**કંટક-યોગ** (કણ્ટક-) પું. [સં.] રવિવાર સોમવાર મંગળવાર બુધવાર ગુરુવાર શુક્રવાર અને શનિવારે અનુક્રમે ત્રીજો બીજો પહેલો સાતમો છઠ્ઠો પાંચમો અને ચોથો પહોર. (જ્યો.)

**કંટક-વન** (કણ્ટક-) ન. [સં.] કાંટાવાળી ઝાડીનું વન

**કંટક-વિશોધન** (કણ્ટક-) ન. [સં.] (લા.) હર કોઈ પ્રકારનાં વિઘ્ન દૂર કરવાની પ્રવૃત્તિ, અડચણનો નાશ

**કંટક-વૃક્ષ** (કણ્ટક-) ન. [સં., પું.] જુઓ 'કંટક-દ્રુમ.'

**કંટક-શય્યા** (કણ્ટક-) સ્ત્રી. [સં.] (લા.) મુસ્કેલીવાળું કામ

**કંટક-શોધન** (કણ્ટક-) ન. [સં.] જુઓ 'કંટક-વિશોધન.' (૨) ચંદ્રગુપ્ત મૌર્યના સમયની ન્યાયની એક અદાલત

**કંટકારી** (કણ્ટકારી) સ્ત્રી. એક વનસ્પતિ (૩) મુશ્કેલ

**કંટકિત** (કણ્ટકિત) વિ. [સં.] કાંટાવાળું. (૨) (લા.) રોમાંચિત.

**કંટકી** (કણ્ટકી) વિ. [સં., પું.] કાંટાવાળું

**કંટકોદ્ધરણ** (કણ્ટકો-) ન. [સં. कण्टक + उद्धरण] જુઓ 'કંટક-વિશોધન.' [કાંટાની વાડ

**કંટ-વાડ** (કણ્ટ-વાડચ) સ્ત્રી. [સં. कण्ट + જુઓ 'વાડ.[2]']

**કંટવું** (કણ્ટવું) વિ. કુંવારડું, ચોથિયું (મરણ પછી બચ્ચાં પાછળ અપાતું જમણ)

**કંટારિયું** (કણ્ટારિયું) ન. શબ ઉપરનું કપડું, ખાંપણનું લૂગડું

**કંટાળ** (કણ્ટાળ) વિ. [સં. कण्ट + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.] કાંટાળું. (૨) (લા.) ધાડ ચોરી લૂંટ કરનાર

**કંટાળવું** (કણ્ટાળવું) અ. ક્રિ. [જુઓ 'કંટાળો[2]'-પરથી ના. ધા.] કંટાળો અનુભવવો, એની એ વસ્તુ કે વિચારને કારણે અણગમો અનુભવવો, અકળાઈ જવું

**કંટાળુ** (કણ્ટાળુ) ન. ભૂરું કોળું (પંચમહાલ તરફ)

**કંટાળું** વિ. [સં. कण्टक- > પ્રા. कंटअ + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] કાંટાવાળું [ભૂંગળો કંટાળો

**કંટાળો**[1] (કણ્ટાળો) પું. [જુઓ 'કંટાળું.'] કાંટાવાળું થોરિયું,

**કંટાળો**[2] (કણ્ટાળો) પું. [મરા. कंटाला] તેની તે વસ્તુ કે વિચારને કારણે થતો અણગમો, અકળામણ. [૦આવવો, ૦ ચડ(-ઢ)વો (રૂ. પ્ર.) અણગમો થવો, અકળાઈ જવું]

**કંટિયું**[1] ન. ગાડર બકરાંના માલધારી પાસેથી રાજહક્ક તરીકે ખોરાક માટે લેવાતું તે તે પ્રાણી, કાંટિયું

**કંટિયું**[2] ન. ઠૂંઠું, લોળિયું, ડોડો

**કંટિયો**[1] પું. ખૂબ જમ્યા પછી બીજે દિવસે કરેલી લાંઘ

**કંટિયો**[2] પું. જુઓ 'કંટી(૨).'

**કંટિન્જંટ**, **કંટિન્જન્ટ** (કણ્ટિઞ્જણ્ટ) ન. [અં.] આકસ્મિક ખર્ચ, પરચૂરણ ચાલુ ખર્ચ

**કંટિન્જસી** (કણ્ટિઞ્જન્સી) સ્ત્રી. [અં.] કચેરી-કાર્યાલય વગેરેમાંના પરચૂરણ ખર્ચની વસ્તુઓ

**કંટી**[1] (કણ્ટી) સ્ત્રી. [સં. कण्टिका > પ્રા. कंटिआ] બાવળ વગેરેની કાંટનું ઝીણું સોરણ

**કંટી**[2] (કણ્ટી) સ્ત્રી. અનાજનું ઠૂંઠું, લોળિયું, ડોડો. (૨) બાજરા વગેરેના ખેતરમાંથી રાજહક્ક તરીકે લેવાતી અનાજની લેતરી, કંટિયો. (૩) ઘોડાનું ભેગાણ, ચંદી

**કંટીલું** (કણ્ટીલું) વિ. [સં. कण्ट- દ્વારા + ગુ.'ઈલું' ત. પ્ર.] (લા.) મોહક, મોહ ઉપજાવનાર

**કંટી(-ટે)વાળો** પું. ચૂલા ઉપર રસોઈનાં વાસણ ચડાવતાં વાસણ દાઝી ન જાય એ માટે બહારની બાજુ માટીનો લેપ કરી કોરી માટી કે રાખ ભભરાવી એ. (૨) (તિરસ્કારમાં) કપાળે લગાડાતી ભસ્મ કે ચંદન

**કંટી-વેરો** (કણ્ટી-) પું. [જુઓ 'કંટી[2]' + 'વેરો.'] બાજરા વગેરેના ખેતરમાંથી રાજહક્ક તરીકે વેરાના રૂપમાં લેવાતી અનાજની લેતરી, કંટિયો, કંટી

**કંટુ** (કણ્ટુ) સ્ત્રી. ઘણે ભારે વ્યાજે ધીરવામાં આવતી નાની રકમ

**કંટુ-કરણ** (કણ્ટુ-) પું. [જુઓ 'કંટુ' + સં.] ઘણે ભારે વ્યાજે નાની રકમ ધીરનાર [નાની કોઠી

**કંટુ(-ટૂ)ડિયા** (કણ્ટુ-) સ્ત્રી. બાળકને રમવાની કુલડી જેવી

**કંટુ(-ટૂ)ડિયો** (કણ્ટુ-) પું. માટીનું બાળકને રમવાનું નાનું વાસણ,

**કંટુલ** (કણ્ટુલ) પું. એક જાતનો છોડ, બીલવતી અનનાસ

**કંટું** (કણ્ટું) ન. ગાય ભેંસનું વિયાયા પછીનું જાડું ચીકણું દૂધ, ખરેહું, ખીરું. (૨) (લા.) વિ. મિજાજી, આકરું, કડક, ઉગ્ર, જલદ સ્વભાવનું. (૩) ક્રોધી

**કંટૂડિયા** (કણ્ટૂ-) જુઓ 'કંટુડિયા.'

**કંટૂડિયો** (કણ્ટૂ-) જુઓ 'કંટુડિયો.'

**કંટેવાળો** (કણ્ટે-) જુઓ 'કંટીવાળો.'

**કંટેસરી** (કણ્ટે-) સ્રી. [સં. कण्ठ द्वारा] ગળામાં પહેરવાનો એક દાગીનો, કંઠે પહેરવાની સેર

**કંટોડિયું** (કણ્ટોડિયું) ન. કચરો પૂંજો નાખવાનો ખાડો, ઉકરડાનો ખાડો. (૨) હગણ-ખાડ

**કંટોલી(-ળી)** (કણ્ટો-) સ્રી. [દે. પ્રા. कंटुल्लिआ] કંકોડાનો ચોમાસામાં વગડામાં થતો વેલો

**કંટોલું(-ળું)** (કણ્ટો-) ન. [પ્રા. कंटुल्लअ-] કંટોલી-કંકોડીનું ફળ, કંકોડું [પ્રકારનો ફળ ન આપતો એક વેલો

**કંટોલો(-ળો)** (કણ્ટો-) પું [જુઓ 'કંટોલું.'] કંકોડાના

**કંટોળ** (કણ્ટોળ) પું. [જુઓ 'કંટોલું.'] કંકોડીના મૂળનો ભૂકો

**કંટોળી** (કણ્ટોળી) જુઓ 'કંટોલી.'

**કંટોળું** (કણ્ટોળું) જુઓ 'કંટોલું.'

**કંટોળો** (કણ્ટોળો) જુઓ 'કંટોલો.'

**કંટ્રાક્ટ** (કણ્ટ્રાક્ટ) પું. [અં. કૉન્ટ્રૅક્ટ્] ઊધડું કે ઇજારે રાખેલ કામ. (૨) એવું કામ કરવાની કબૂલાત

**કંટ્રાક્ટર** (કણ્ટ્રાક્ટર) પું [અં. કૉન્ટ્રૅક્ટર્] કંટ્રાટ રાખનાર માણસ, ઇજારદાર

**કંટ્રાટ** (કણ્ટાટ) જુઓ 'કંટ્રાક્ટ.' [જુઓ 'કંટ્રાક્ટર.'

**કંટ્રાટી** (કણ્ટ્રાટી) પું. [જુઓ 'કંટ્રાટ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.]

**કંટ્રૉલ** (કણ્ટ્રૉલ) પું. [અં.] અંકુશ, કાબૂ, નિયમન

**કંઠ** (કણ્ઠ) પું. [સં., પું., ન.] ગળું, ગરદન. (૨) હૈડિયો. (૩) નિકટતા. (૪) (લા.) કંઠમાંથી નીકળતો અવાજ, સાદ, સ્વર, ઘાંટો. [૦ ખૂલવો (રૂ.પ્ર.) બહુ સારો અવાજ નીકળવો. ૦ નીકળવો ૦ ફૂટવો (રૂ.પ્ર.) ગળાના અગ્ર ભાગમાંનો હૈડિયો બહાર નીકળવો. ૦ બેસવો (-બેસવો), ૦ બેસી જવો (-બેસી-) (રૂ. પ્ર.) કંઠમાંથી અવાજ ખૂબ ધીમેથી નીકળે એવી સ્થિતિ થવી, સાદ બેસી જવો. ૦ બંધ થવો (-બન્ધ-), ૦ રૂંધાવો (રૂ. પ્ર.) શ્વાસનો રોધ થવો. (૨) તકરારમાં હારી જવું. ૦ ભરાવો (રૂ.પ્ર.) ગદ્ગદ થઈ જવું. ૦ સુકાવો (રૂ.પ્ર.) કંઠે શોષ પડવો, તરસ કે તાવ વગેરેથી ગળામાંનું થૂક સુકાઈ જવું. -ઠે કરવું (રૂ.પ્ર.) ગોખી નાખવું, યાદ કરી નાખવું. -ઠે કાંટા પડવા (રૂ.પ્ર.) કંઠ સુકાવો. (૨) કંઠમાંથી અવાજ ન નીકળવો. -ઠે પ્રાણ આવવો (-વા) (રૂ.પ્ર.) ગભરાઈ જવું. (૨) બહુ મુશ્કેલીમાં આવવું. (૩) મરવા જેવું થવું. -ઠે હોવું (રૂ.પ્ર.) મુખપાઠ હોવું. ખુલ્લો કંઠ (-કણ્ઠ)(રૂ.પ્ર.) ચોખ્ખો રમ્ય અવાજ કે સાદ. જાડો કંઠ (-કણ્ઠ) (રૂ.પ્ર.) ઘોઘરો અવાજ. ઝીણો કંઠ (-કણ્ઠ) (રૂ.પ્ર.) તીણો અવાજ. મધુર કંઠ (-કણ્ઠ) (રૂ.પ્ર.) મોહક અવાજ]

**કંઠ-કુબ્જ** (કણ્ઠ-) પું. [સં.] ફેફસાંના પડનો વરમ, 'પ્લુરસી'

**કંઠ-ગત** (કણ્ઠ-) વિ. [સં.] (લા.) મુખપાઠ થઈ ગયેલું, કંઠ-સ્થ

**કંઠ-ગીત** (કણ્ઠ-) ન. [સં.] મોઢેથી ગાઈ બતાવાતું ગીત

**કંઠ-ગ્રંથિ** (કણ્ઠ-ગ્રન્થિ) સ્રી. [સં., પું.] ગળામાં આવેલી એક ગાંઠ, 'થાય-રૉઇડ ગ્લૅન્ડ'

**કંઠ-તાલવ્ય, કંઠ-તાલુ** (કણ્ઠ-) વિ. [સં.] કંઠ અને તાળવું એ બેઉ સ્થાનમાંથી ઉચ્ચારાતું ('એ' અને 'ઐ' સ્વરો, તથા 'ઍ' વિવૃત). (વ્યા)

**કંઠ-દ્વાર** (કણ્ઠ-) ન. [સં.] ગળાની લાળીવાળી બારી (જેમાંથી હવા તેમજ ખાવું-પીવું તે તે નળીમાં જાય છે અને ઓડકાર ઘચરકા વગેરે બહાર આવે છે.)

**કંઠ-નલિકા** (કણ્ઠ-) સ્રી. [સં.], **કંઠ-નળી** (કણ્ઠ-) સ્રી. [સં. + જુઓ 'નળી.'], **કંઠ-નાળ** (કણ્ઠ-નાલ્ય) સ્રી. [સં. +જુઓ 'નાળ.'] ગળાની નળી (ફેફસાંમાં હવા લઈ જનારી)

**કંઠ-નીલક** (કણ્ઠ-) પું. [સં ] મશાલ, મોટો દીવો

**કંઠ-પટલ(-ળ)** (કણ્ઠ-) ન. [સં.] કરોટિ-તલના મધ્ય ભાગમાં આવેલો એક ભાગ [મોઢે વાત જવાની પ્રક્રિયા

**કંઠ-પરંપરા** (કણ્ઠ-પરમ્પરા) સ્રી. [સં.] એક મોઢેથી બીજે

**કંઠ-પાક** (કણ્ઠ-) પું. [સં.] ગળાનો સોજો

**કંઠ-પાઠ** (કણ્ઠ-) પું. [સં.] યાદદાસ્તથી મોઢે કરવામાં આવેલું બોલી જવું એ, મુખ-પાઠ, 'રેસિટેશન' (અ. રા.)

**કંઠ-પાશ** (કણ્ઠ-) પું. [સં.] ગળાનો ફાંસલો

**કંઠ-પિંડ** (કણ્ઠ-પિણ્ડ) પું. [સં.] જુઓ 'કંઠ-ગ્રંથિ.'

**કંઠ-બંધન** (કણ્ઠ-બન્ધન) ન. [સં.] ગળે બાંધવાનું વસ્ત્ર

**કંઠ-ભૂષણ** (કણ્ઠ-) ન., **કંઠ-ભૂષા** (કણ્ઠ) સ્રી. [સં.] ગળે પહેરવાનું તે તે ઘરેણું

**કંઠ-મણિ** (કણ્ઠ-) પું. [સં.] ગળાના ઘરેણામાંનો હીરો. (૨) (લા.) હૈડિયો. (૩) અત્યંત પ્રિયજન. [૦ ન્યાય (રૂ. પ્ર.) ગળામાં જ હીરો પહેર્યો હોય અને બહાર શોધ્યા કરવો એ]

**કંઠ-માધુર્ય** (કણ્ઠ-) ન. [સં.] કંઠમાંથી નીકળતા સ્વરની મધુરતા, અવાજની મીઠાશ [(૨) જુઓ 'કંઠ-માળ.'

**કંઠ-માલ(-ળા)** (કણ્ઠ-) સ્રી. [સં.] ગળામાં પહેરવાની માળા.

**કંઠ-માળ** (કણ્ઠ-) સ્રી. [સં. कण्ठ-माला] ગળામાં માળાના આકારનો ચાંદાં પડવાનો એક ઝેરી રોગ

**કંઠ-માળા** (કણ્ઠ-) જુઓ 'કંઠ-માલા.'

**કંઠ-રોગ** (કણ્ઠ-) પું. [સં.] ગળાની અંદર થતો એક રોગ

**કંઠ-રોધ** (કણ્ઠ-) પું. [સં.] ગળું બંધ થઈ જવાનો રોગ

**કંઠ-રોહિણી** (કણ્ઠ-) સ્રી. [સં.] ગળાનો એક ચેપી રોગ

**કંઠ-લગ્ન** (કણ્ઠ-) વિ. [સં.] ગળે વળગેલું

**કંઠ-વર્તી** (કણ્ઠ-) વિ. [સં., પું.] કંઠમાં-ગળામાં રહેલું. (૨) (લા.) જવાની અણી પર આવેલું

**કંઠ-વસ્ત્ર** (કણ્ઠ-) ન. [સં.] ગળાનું લૂગડું, ગલ-પટ્ટો

**કંઠ-વાદ્ય** (કણ્ઠ-) ન. [સં.] સ્વર પૂરીને વગાડાય તેવું વાદ્ય (વાંસળી શિંગી રણશિંગું પાવો શરણાઈ વગેરે)

**કંઠ-શલ્ય** (કણ્ઠ-) ન. [સં.] શ્વાસનળીમાં ભરાઈ ગયેલી બહારની વસ્તુ

**કંઠ-શોષ** (કણ્ઠ-) પું. [સં.] શ્રમ તાવ વગેરેથી ગળામાં પડતું સુકવાણ. (૨) એક જાતનો પિત્તરોગ

**કંઠ-શ્રી** (કણ્ઠ-) સ્રી. [સં.] ગળામાં પહેરવાનો સોનાનો એક જડાઉ દાગીનો

**કંઠ-સૂત્ર** (કણ્ઠ-) ન. [સં.] દ્વિજ વર્ણો પહેરે છે તે જનોઈ. (૨) સ્ત્રીઓનો ગળાનો દોરો (સોનાનો), મંગળસૂત્ર, દાણિયું

**કંઠ-સ્થ** (કણ્ઠ-) વિ. [સં.] જુઓ 'કંઠ-ગત.'

**કંઠસ્થ-તા** (કણ્ઠ-) સ્ત્રી. [સં.] પૂર્ણ રીતે યાદ હોવાપણું

**કંઠ-સ્થાન** (કણ્ઠ-) ન. [સં.] ઉચ્ચારણ માટેની ગળાની બારી. (વ્યા.)

**કંઠસ્થાની** (કણ્ઠ-) વિ. [સં., પું.], **કંઠ-સ્થાનીય** (કણ્ઠ)-વિ. [સં.] ગળાની બારીમાંથી જેનું જેનું ઉચ્ચારણ થાય તે તે (સ્વર કે વ્યંજન). (વ્યા.)

**કંઠ-સ્થિત** (કણ્ઠ-) વિ. [સં.] જુઓ 'કંઠ-સ્થ.' [નાહવું એ

**કંઠ-સ્નાન** (કણ્ઠ-) ન. [સં.] કંઠથી શરૂ કરી નીચેના ભાગનું

**કંઠ-હાર** (કણ્ઠ-) પું. [સં.] ડોકનું ઘરેણું, કંઠ-માળા

**કંઠાકંઠી** (કણ્ઠાકણ્ઠી) સ્ત્રી. [ગુ. સમાસ 'મારામારી' જેવો] સામસામાનું ગળું પકડી ઝઘડવાની ક્રિયા

**કંઠાગત** (કણ્ઠા-) વિ. [સં. + आ-गत] ગળા સુધી આવેલું

**કંઠાગ્ર** (કણ્ઠાગ્ર) ન. [સં. + अग्र] જીભનું ટોચકું. (૨) વિ. મોઢે કરેલું, યાદ કરેલું, કંઠ-સ્થ. (૩) ક્રિ. વિ. મોઢે મુખ-પાઠ હોય એમ

**કંઠા-તાગડ** (કણ્ઠા-તાગડ્ય) સ્ત્રી. તાડીના ઉપરના ભાગે સૌથી ઉપરના કાંઠા ઉપરની તાગડ. (વહાણ.)

**કંઠાભરણ** (કણ્ઠા-) ન. [સં. + आ-भरण] ગળાનું તે તે ઘરેણું

**કંઠાલિંગન** (કણ્ઠાલિઙ્ગન) ન. [સં.+आ-लिङ्गन] ગળે વળગવું એ

**કંઠાવરોધ** (કણ્ઠા-) પું. [સં. + अव-रोध] જુઓ 'કંઠ-રોધ.'

**કંઠાવરોધી** (કણ્ઠા-) વિ. [સં. + अवरोधी પું.] કંઠ-રોધ કરનારું, ગળું બેસાડી નાખનારું

**કંઠાશ્લેષ** (કણ્ઠા-) પું. [સં. + आ-श्लेष] જુઓ 'કંઠાલિંગન.'

**કંઠા-સાપણ** (કણ્ઠા-સાપણ્ય) સ્ત્રી. ઠેઠ સૌથી ઉપરની સાપણનું પાટિયું. (વહાણ.) [(૨) હાંસડીનું હાડકું

**કંઠાસ્થિ** (કણ્ઠા-) ન. [સં. + अस्थि] ગળાનું હાડકું, હૈડિયો.

**કંઠાળ** (કણ્ઠાળ) પું., (-ળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાંઠો' + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.] સમુદ્રકાંઠા ઉપર આવેલો તે તે સમગ્ર પ્રદેશ

**કંઠાળી** (કણ્ઠા-) વિ. [જુઓ 'કંઠાળ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] સમુદ્રકાંઠાના પ્રદેશને લગતું [પડે તેવું, લૂખું

**કંઠિયું** (કણ્ઠિયું) વિ. [જુઓ 'કંઠિયો.'] ગળે ઊતરતાં કષ્ટ

**કંઠિયો** (કણ્ઠિયો) પું. [સં. कण्ठिकक > પ્રા. कंठिअअ-] તુલસી ધરો લાકડું વગેરેની કંઠી બનાવી વેચવાનો ધંધો કરનાર

**કંઠાળ** વિ. [જુઓ 'કાંઠો' + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.] કાંઠાને લગતું. (૨) પું નદી-કાંઠાનો તેમજ સમુદ્રકાંઠાનો પ્રદેશ

**કંઠી[1]** (કણ્ઠી) સ્ત્રી. [સં.] ગળાની કોઈ પણ પ્રકારની માળા. [૦ દેવી, ૦-બાંધવી (રૂ. પ્ર.) ઉપદેશ આપી શિષ્ય કરવો. (૨) પોતાના ગુણદોષ બીજામાં ઉતારવા. (૩) સામાને પોતાના મતનું કરી લેવું. ૦ લેવી (રૂ. પ્ર.) વૈષ્ણવ થવું]

**કંઠી[2]** (કણ્ઠી) સ્ત્રી. [સં. कण्ठ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કચ્છના દક્ષિણ સમુદ્રકાંઠાનો પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.)

**કંઠી-પગલું** (કણ્ઠી-) ન. [સં. + જુઓ 'પગલું.'] ઇષ્ટદેવના ચરણની છાપવાળું માદળિયું

**કંઠી-બંધ** (કણ્ઠી-બન્ધ) વિ. [સં. + ફા.'બન્દ્.'], -ધું (કણ્ઠી-બન્ધું) વિ. [+ ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] વૈષ્ણવી કંઠીવાળું સૌ કોઈ

**કંઠીરવ** (કણ્ઠીરવ) પું [સં.] સિંહ

**કંઠેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાંઠો' દ્વારા.] દીવાદાંડી

**કંઠો** (કણ્ઠો) પું [સં. कण्ठक- > પ્રા. कंठअ-] (લા.) કંઠમાં પહેરવાનું એક પ્રકારનું ઘરેણું. (૨) ગળે પહેરવાનો મોટો મણકો. (૩) ગળા આગળના ભાગ ઉપરનું વસ્ત્રનું શોભીતું શીવણ કે ભરતકામ [ગળા સુધી

**કંઠોકંઠ** (કણ્ઠોકણ્ઠ) ક્રિ.વિ. [સં. कण्ठ નો દ્વિર્ભાવ]

**કંઠોક્ત** (કણ્ઠોક્ત) વિ. [સં. कण्ठ + उक्त] કંઠથી કહેલું

**કંઠોડો** પું. આશરે નવ ઇંચ લાંબો લોઢાનો ઘરફોડ ચોરી માટે વપરાતો તે તે ખીલો

**કંઠોદ્ગત** (કણ્ઠોદ્ગત) વિ. [સં. कण्ठ + उद्-गत] કંઠોક્ત

**કંઠોપકંઠ** (કણ્ઠોપકણ્ઠ) ક્રિ. વિ. [સં. कण्ठ + उप-कण्ठ] કંઠ-પરંપરાથી, એક મોઢેથી બીજે મોઢે ચાલ્યું જતું હોય એમ

**કંઠો(-ઠૌ)ષ્ઠ** (કણ્ઠો(-ણ્ઠૌ)ષ્ઠ) વિ. [સં. कण्ठ + ओष्ठ], -**કંઠૌષ્ઠ્ય** (કણ્ઠૌષ્ઠ્ય) વિ. [સં. कण्ठ + औष्ठ्य] કંઠ અને ઓષ્ઠ સ્થાન-માંથી ઉચ્ચરિત થતું ('ઓ' અને 'ઔ', તથા 'ઑ' વિવૃત, એ સ્વરો). (વ્યા.)

**કંઠ્ય** (કણ્ઠ્ય) વિ. [સં.] કંઠસ્થાનમાંથી ઉચ્ચરિત થતું ('અ' 'આ' 'ક' 'ખ' 'ગ' 'ઘ' 'ઙ' 'હ' અને (દંત્ય અઘોષ 'સ' અને 'કંઠ્ય ઘોષ 'હ'ની વચ્ચેનો અઘોષ 'સ઼' તથા વિસર્ગ) 'વેલર,' 'ગટરલ.' (વ્યા.)

**કંઠ્ય-વિધાન** (કણ્ઠ્ય-) ન. [સં.] જેમાં કંઠ્ય સ્વરો અને વ્યંજનો ઊભા થાય છે તે ઉચ્ચારણ-પ્રક્રિયા. (વ્યા.)

**કંડ[1]** (કણ્ડ) પું. [સં. कुण्ड] પાણીનો કુદરતી સરવાણવાળો ચોગમ પગથિયાંવાળો હોજ

**કંડ[2]** (કણ્ડ) પું. કૂવા ચણવાની વાંકી ઈંટ

**કંડક્ટર** (કણ્ડક્ટર) વિ., પું. [અં.] બસ રેલગાડી વગેરેમાં ખાસ ડબાઓની વ્યવસ્થા રાખનાર સેવક. (૨) પરીક્ષા ઉપર દેખરેખ રાખનાર. (૩) વીજ-વાહક

**કંડરાવું** અ. ક્રિ. અણગમો હોવો, ધિક્કારની લાગણીથી જોવું. (૨) પ્રકાશવું

**કંડવણી** (કણ્ડવણી) સ્ત્રી. કનડગત, હેરાનગત

**કંડાર** (કણ્ડાર) પું. [જુઓ 'કંડારવું.'], **-રણી** (કણ્ડારણી) સ્ત્રી. [+ ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] નકશી, કોતરણી, શિલ્પ-કામ. (૨) આલેખ, ચિત્રકામ

**કંડારવું** (કણ્ડારવું) સ. ક્રિ. [દે. પ્રા., તત્સમ] નકશી કરવી, કોતરવું. (૨) આલેખવું, ચીતરવું. **કંડારાવું** (કણ્ડા-) કર્મણિ., ક્રિ. **કંડારાવવું** (કણ્ડા-) પ્રે., સ. ક્રિ

**કંડારાવવું, કંડારાવું** (કણ્ડા-) જુઓ 'કંડારવું'માં.

**કંડારી[1]** (કણ્ડારી) વિ. [જુઓ 'કંડાર' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કંડારનાર કારીગર

**કંડારી[2]** (કણ્ડારી) પું. સુકાની [જાતની માછલી

**કંડારી[3]** (કણ્ડારી) સ્ત્રી. સૌરાષ્ટ્રમાં કોડીનાર પાસે થતી એક

**કંડિકા** (કણ્ડિકા) સ્ત્રી. [સં.] ગ્રંથનો તે તે નાનો વિભાગ, નાનું પ્રકરણ, પરિચ્છેદ. (૨) વૈદિક સંહિતાઓની ઋચા-ઓનો નાનો નાનો સંગ્રહ. (૩) વાક્યખંડ, ફકરો, 'પેરો,'

'પેરેશ્રાફ' (દ.ખા.)

**કંડિયો** જુઓ 'કરંડિયો.'

**કંડી**[1] (કણ્ડી) પું. સાપ પાળનારો વાદી

**કંડી**[2] (કણ્ડી) પું. ટોપલામાં બેસાડી માણસને ઊંચકી લઈ જનાર નેપાળી મજૂર

**કંડી(-દી)લ** (કણ્ડી(-ન્દી)લ) ન. [અર. 'કન્દીલ્'-દીવાદાંડી], **-લિયું** ન. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] દીવાવાળી કાચની હાંડી. (૨) ઝુંમર. (૩) ફાનસ

**કંડુ(-ડૂ)** (કણ્ડુ,-ડૂ) સ્ત્રી. [સં.] ખરજ, ચેળ, ખંજ્વાળ

**કંડેન્સર** (કણ્ડેન્સર) વિ. [અં.] ઠંડું કરનાર, શીતકર

**કંડેલિયો** (કણ્ડેલિયો) પું. [જુઓ 'કંડીલ' + ગુ. 'ઇયુ' ત. પ્ર.] બંદર ઉપરનો માર્ગદર્શક દીવો, દીવાદાંડી

**કંડૂયન** (કણ્ડૂયન) ન. [સં.] જુઓ 'કંડુ.'

**કંડૂયની** (કણ્ડૂયની) સ્ત્રી. [સં.] ખંજવાળવાનું સાધન

**કંડો** (કણ્ડો) પું. [જુઓ 'કંડિયો.'] જુઓ 'કરંડિયો.' (૨) સૂંડલો

**કંડોરવું** (કણ્ડોરવું) સ.ક્રિ. મોકલવું, પાઠવવું. **કંડોરાવું** (કણ્ડો-) કર્મણિ., ક્રિ. **કંડોરાવવું** (કણ્ડો-) પ્રે.,સ.ક્રિ.

**કંડોરાવવું, કંડોરાવું** (કણ્ડો-) જુઓ 'કંડોરવું'માં,

**કંડોળિયો** (કણ્ડોળિયો) પું. સૌરાષ્ટ્રમાં કપોળ અને સોરઠિયા વણિકોનું ગોરપદું કરનારી બ્રાહ્મણ જ્ઞાતિનો પુરુષ અને એ જ્ઞાતિ. (સંજ્ઞા.)

**કંડોળી** (કણ્ડોળી) સ્ત્રી. એ નામનું એક ઝાડ

**કંઢી**[1] (કણ્ઢી) સ્ત્રી. માછલાં પકડવાનું એક હથિયાર

**કંઢી**[2] (કણ્ઢી) સ્ત્રી. હોળીના તહેવાર ઉપર હિંદુ બાળકોને પહેરાવાતો ફૂલોનો હાર

**કંઢેરો** (કણ્ઢેરો) પું. [દે.પ્રા. कंथारअ-] કંથાર નામની વનસ્પતિ, મરીકંથાર, કંથેર

**કંત(-થ)** (કન્ત,-થ) પું. [સં. कान्त> પ્રા. कंत, પ્રા. તત્સમ] કાંત, પ્રિયતમ, પતિ, ધણી

**કંતાઈ** (કન્તાઈ) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાંતવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] કાંતવાની ક્રિયા. (૨) કાંતવાની રીત. (૩) કાંતવાનું મહેનતાણું

**કંતાન** (કન્તાન) ન. [અર. કત્તાન્] શણનું જાડું કાપડ. (૨) શણનું અબોટિયું કે મુગરો. (૩) 'કૅન્વાસ'નું કાપડ

**કંતામણ** (કન્તામણ) ન., **-ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાંતવું' +ગુ. 'આમણ,-ણી' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'કંતાઈ.' [ખાદી

**કંતારી** (કન્તારી) સ્ત્રી. હાથે વણેલું જાડું સુતરાઉ કાપડ,

**કંતાવવું, કંતાવું** (કન્તા-) જુઓ 'કાંતવું'માં.

**કંત્રાણ** (કન્ત્રાણ) ન. બનાતનું એક કાપડ

**કંત્રાટ** (કન્ત્રાટ) જુઓ 'કૉંટ્રાક્ટ.'

**કંત્રાટી** (કન્ત્રાટી) જુઓ 'કૉંટ્રાટી.' [દોરાનું

**કંત્રાયણ** (કન્ત્રાયણ) વિ. [જુઓ 'કાંતવું' દ્વારા.] કાંતેલા

**કંથ** (કન્થ) જુઓ 'કંત.'

**કંથ-કોડામણી** (કન્થ-) વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'કંથ' + 'કોડામણું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] પતિના કોડ પૂરા કરનારી પત્ની

**કંથડ, -ડો** (કન્થ-) પું. [જુઓ 'કંથ' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે + 'ઉં' ત.પ્ર.], **કંથલડો** (કન્થ-) પું. [જુઓ 'કંથ' + ગુ. 'લ' + 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.], **કંથવો**[1] (કન્થવો) પું. [સં. कान्त-क-> પ્રા. कंतअ- દ્વારા] કાંત, પ્રિયતમ. (પદ્યમાં.)

**કંથવો**[2] (કન્થવો) પું. [સં. कन्थावह- દ્વારા] કંથા પહેરી ફરનારો વેરાગી-સાધુ બાવો. (૨) (લા.) અત્યંત ગરીબ માણસ [તંતુ જેવું પાતળું એક જંતુ

**કંથવો**[3] (કન્થવો) પું. [દે.પ્રા. कुंथुअ-] ચોમાસામાં થતું

**કંથા** (કન્થા) સ્ત્રી. [સં.] ચીંથરાંઓનું બનાવેલું વસ્ત્ર. (૨) (ચીંથરાની બનાવેલી સાધુ બાવાની) ગોદડી

**કંથા-ગોદડી** (-ન્થા-) સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'ગોદડી;' સમાનાર્થનો દ્વિર્ભાવ.] કંથા, ગોદડી. (૨) (લા.) જ્ઞાન-ગોદડી

**કંથા-ધારણ** (કન્થા-) ન. [સં.] કંથા ઓઢવાની ક્રિયા

**કંથા-ધારિણી** (કન્થા-) વિ., સ્ત્રી. [સં.] કંથા ઓઢી છે તેવી વેરાગણ સ્ત્રી [વેરાગી-સાધુ બાવો

**કંથા-ધારી** વિ., પું. [સં., પું.] કંથા ધારણ કરી છે તેવો

**કંથાર** (કન્થાર) ન. [દે. પ્રા., પું.], **-રી** (કન્થારી) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. कंथारिआ] કાંટાવાળી એક વનસ્પતિ, કંઢેરો, મરીકંથાર

**કંથારું** (કન્થારું) ન. [દે.પ્રા. कंथारअ-] કંથારનું બી

**કંથારો** (કન્થારો) પું. [દે.પ્રા. कंथारअ-] જુઓ 'કંથાર.'

**કંથાળ** (કન્થાળ્ય) સ્ત્રી. [સં. कन्था > પ્રા. कंथा + ગુ. 'આળ' ત.પ્ર.] (લા.) ગધેડાં ઘોડાં કે પોઠિયા ઉપર માલ લાદવાની બે બાજુએ ખોલવાળી ગૂણ

**કંથી** (કન્થી) પું. [સં.] સાધુ બાવો, વેરાગી, જોગી બાવો

**કંથેર** (-રય) સ્ત્રી. [દે.પ્રા. कंथारी] જુઓ 'કંથાર.'

**કંદ** (કન્દ) પું., ન. [સં.,પું.,ન.] જેમાં ખાવા જેવો ગર હોય તેવું મૂળિયું કે ગાંઠ (બટાટા સૂરણ રતાળુ સકરિયાં અળવી વગેરે). (૨) રતાળુ. (૩) (સમાસને અંતે : 'આનંદ-કંદ') મૂળ કારણ. (૪) સ્ત્રીઓની યોનિનો એક રોગ

**કંદ-કપાલી** (કન્દ-) વિ. [સં.,પું.] ડુંગળી જેવા માથાવાળું

**કંદ-કલી(-ળી)** (કન્દ-) સ્ત્રી. [સં.] કેતકી વગેરેના દાંડા ઉપર ઊગતી કળી (જે વાવવાથી એ છોડ ઊગે છે.)

**કંદ-મૂલ(-ળ)** (કન્દ-) ન., બ.વ, [સં.] ખાવામાં કામ લાગે તેવાં કંદ અને મૂળ

**કંદન** (કન્દન) ન. [સં.] નિકંદન, ધ્વંસ

**કંદર** (કન્દર) ન. [સં.,પું.,ન.], **-રા, -રી** સ્ત્રી. [સં.] કોતર, કુદરતી ગુફા, બખોલ, બો

**કંદર્પ** (કન્દર્પ) પું. [સં.] કામદેવ, અનંગ, મનોભવ

**કંદર્પ-કેલિ(-લી)** (કન્દર્પ-) સ્ત્રી. [સં.] કામ-ક્રીડા, રતિ-કેલિ, મૈથુન-ક્રિયા [થઈ જવું એ

**કંદર્પ-જ્વર** (કન્દર્પ-) પું. [સં.] કામાસક્તિથી શરીરનું સંતપ્ત

**કંદર્પદર્પ-દલન** (કન્દર્પ-) પું. [સં.] કામાસક્તિ ઉપર વિજય

**કંદર્પ-શત્રુ** (કન્દર્પ-) પું. [સં.] કામદેવને બાળી નાખનાર મહાદેવ, શિવ

**કંદલ** (કન્દલ) ન. [સં.,પું.,ન.] ફણગો, ફોંટો, અંકુર

**કંદલિત** (કન્દલિત) વિ. [સં.] જેમાં ફોંટો ફૂટયો છે તેવું, અંકુરિત [પ્રકાર

**કંદ-વર્ગ** (કન્દ-) પું. [સં.] કંદ થાય છે તેવી વનસ્પતિનો

**કંદ-શાક** (કન્દ-) ન. [સં.,પું.,ન.] બટાટા સૂરણ રતાળુ

સકરિયાં વગેરે પ્રકારનું શાક

**કંદહાર** (કન્દહાર) પું. [સં. गान्धार] અફઘાનિસ્તાનનો એક ભાગ. (સંજ્ઞા) (૨) ન. કંદહાર વિભાગની રાજધાનીનું નગર. (સંજ્ઞા.)

**કંદહારી** વિ, [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] કંદહારનું વતની

**કંદાકાર** (કન્દાકાર) પું. [સં. कन्द + आ-कार], **કંદાકૃતિ** (કન્દા-) સ્ત્રી. आकृति] કંદનો ઘાટ. (૨) વિ. કંદના ઘાટવાળું

**કંદાહાર** (કન્દાહાર) પું. [સં. कन्द + आ-हार] કંદનો ખોરાક તરીકે ઉપયોગ [જીવનારું

**કંદાહારી** (કન્દાહારી) વિ. [સં., પું.] કંદના ખોરાક ઉપર

**કંદીલ** (કન્દીલ) ન. [અર.] જુઓ 'કંડીલ.'

**કંદીલિયું** (કન્દીલિયું) ન. [અર. + ગુ 'ઇયું' ત.પ્ર.] જુઓ 'કંડીલિયું.'

**કંદુક** (કન્દુક) પું. [સં., પું., ન.] દડો (રમવાનો), 'બૉલ'

**કંદુક-ક્રીડા, કંદુક-લીલા** (કન્દુક-) સ્ત્રી. [સં.] દડાની રમત

**કંદેલ** (કન્દેલ) પું. ગૂંદરની એ નામની એક જાત

**કંદો** (કન્દો) જુઓ 'કુંદો.'

**કંદોઈ** (કન્દોઇ) પું. [સં. कान्दविक > પ્રા. कंदोइअ-] મીઠાઈ બનાવી વેચનારો વેપારી, હલવાઈ, કંદોયો

**કંદોઈ-વગો** (કન્દોઇ-) પું., **કંદોઈ-વાડ** (કન્દોઇ-વાડ્ય) સ્ત્રી. **કંદોઈ-વાડો** (કન્દોઇ-) પું. [+ જુઓ 'વગો'- 'વાડ[૨]' 'વાડો.'] કંદોઈઓનો મહોલ્લો

**કંદોયો** (કન્દોયો) પું. [જુઓ 'કંદોઈ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'કંદોઈ.'

**કંદોય(-યે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કંદોઈ' + ગુ- 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કંદોઈની સ્ત્રી

**કંદોરા-બંધ** (કન્દોરા-બન્ધ) પું. [જુઓ 'કંદોરો' + ફા. 'બન્દ્'] વિ. કંદોરો પહેરનાર (મુખ્યત્વે પુરુષવર્ગ). (૨) ઊભણી-વાળું, 'પ્લિન્થ'વાળું (મકાન)

**કંદોરિયો** (કન્દોરિયો) પું. [જુઓ 'કંદોરો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] મકાનની ઊભણી, 'પ્લિન્થ'

**કંદોરી** (કન્દોરી) સ્ત્રી. [જુઓ 'કંદોરો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય] નાનો કંદોરો. (૨) જુઓ 'કંદોરિયો.'

**કંદોરો** (કન્દોરો) પું. [સં. कटि > પ્રા. कडि > ગુ. 'કડ' + જુઓ 'દોરો.'] કેડ ઉપર બાંધવાનો સોના-ચાંદી વગેરેનો સાંકળીદાર પટ્ટો, કમરબંધ. (૩) વહાણનો એક ભાગ, ગીલતા-સાપણ. (વહાણ.) (૪) મકાનોની દીવાલમાં બતાવાતી બહાર પડતી પટ્ટી, 'કોર્સ-સ્ટ્રિંગ' (ગ. વ.), 'કોપિંગ.' (સ્થાપત્ય.)

**કંદ્રપ** (કન્દ્રપ) પું. [સં. कन्दर्प] જુઓ 'કંદર્પ.' (પદ્યમાં.)

**કંધ** (કન્ધ) પું. [સં. स्कन्ध] કાંધ, ખાંધ, બેઉ ખભાની પાછળનો ભાગ, ગરદનની પાછળનો ભાગ

**કંધ-કડી** (કન્ધ-કડી) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'કડી.'] કાનમાં પહેરવાનું સ્ત્રીઓનું એક ઘરેણું, અકોટો

**કંધરા** (કન્ધરા) સ્ત્રી. [સં.] ગરદન, ડોક, બોચી

**કંધીલિયો** (કન્ધીલિયો) પું. [જુઓ 'કંદીલ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] વહાણના પડખામાં ધરી પાસેનો તે તે ઊપસતો ભાગ. (વહાણ.)

**કંધેલી** સ્ત્રી. [સં. स्कन्ध દ્વારા] ઘોડા અથવા બળદની પીઠ ઉપર પલાણની નીચે રાખવાની ગાદી

**કંધો** (કન્ધો) પું. હોકો

**કંધોડ** (કન્ધોડ) પું. નવવધૂની સાથે જનાર માણસ (બાઈનો સગો કે પિતરાઈ) [ભાડે રાખવા એ

**કંધોડું** (કન્ધોડું) ન. ખેતર ખેડવા માટે અમુક શરતે બળદ

**કંધોતર** (કન્ધોતર) પું. [સં. स्कन्ध > પ્રા. कंध + સં. पुत्र દ્વારા] મોટો પુત્ર. (૨) આખા કુટુંબના નિર્વાહનો ભાર જેના ઉપર છે તે જુવાન. (૩) (લા.) પહેલવાન, મજબૂત માણસ

**કંધોલું** (કન્ધોલું) ન., -લો પું. [સં. स्कन्ध > પ્રા. कंध દ્વારા] જુઓ 'ખંધોલું, -લો.'

**કંની** (કન્ની) સ્ત્રી. [સં. कर्णिका > પ્રા. कन्निआ] પતંગને નમતો અટકાવી સમતોલ રાખવા સારુ એ નમતો હોય એની સામેની બાજુએ બાંધવામાં આવતી ચીંદરડી

**કંનું** (કન્નું) ન., એ.વ., -નાં ન., બ. વ. [સં. कर्णक- > પ્રા. कन्नअ-] પતંગ ઊડી શકે એ માટે એના ઢઢ્ઢા અને કમાન સાથે બંધાતી દોરીની યોજના, કનિયા

**કંપ** (કમ્પ) પું., -પન ન., -પના સ્ત્રી. [સં.] ધ્રુજારી, સ્પંદન. (૨) આંદોલન

**કંપની** (કમ્પની) સ્ત્રી. [અં.] મંડળી. (૨) નાટક-મંડળી. (૩) ભાગીદારોની વેપારી પેઢી. (૪) લશ્કરી સેનાનો એક ભાગ. (૫) સોબત, સંગત. [૦ આપવી (રૂ. પ્ર.) સોબતમાં રહેવું]

**કંપની-કાલ(-ળ)** (કમ્પની-) પું. [+ સં.] ઇસ્ટ ઇન્ડિયા કંપનીનો રાજ્યકાલ (ઈ. સ. ૧૬૦૦ થી ૧૮૫૭ સુધીનો)

**કંપની-શાહી** (કમ્પની-) વિ. [+ જુઓ 'શાહી.[૧]'] ઇસ્ટ ઇન્ડિયા કંપનીના રાજ્યકાલને લગતું—એ સમયનું

**કંપની-સરકાર** (કમ્પની-) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'સરકાર.'] ઇસ્ટ ઇન્ડિયા કંપની (ઈ. સ. ૧૬૦૦માં સ્થપાયા પછી ભારત-વર્ષમાં ધીમે ધીમે શાસક બની—૧૮૫૭ સુધી, તે સત્તા)

**કંપ-માત્રા** (કમ્પ-) સ્ત્રી. [સં.] કંપવાનું માપ, 'ઍમ્પ્લિટ્યૂડ'

**કંપમાન** (કમ્પમાન) વિ [સં., વર્ત. કૃ.] ધ્રૂજતું, થરથરતું, કંપતું

**કંપ-રોગ** (કમ્પ-) પું. [સં.], **કંપ-વા** (કમ્પ-) પું. [સં. कम्प-वात- > પ્રા. कंप-वाअ-], **કંપ-વાયુ** (કમ્પ-) પું. [સં.] શરીર ધ્રૂજવાનો રોગ

**કંપ-વિસ્તાર** (કમ્પ-) પું. [સં.] લોલકના આંદોલનના બે છેડાનાં સ્થાનો વચ્ચેનું અંતર આપતો ભાગ

**કંપવું** (કમ્પવું) અ. ક્રિ. [સં. તત્સમ] કાંપવું, ધ્રૂજવું, થરથરવું. (૨) (લા.) બીવું, ડરવું, ભય પામવો, ત્રાસી જવું. **કંપાવું** (કમ્પાવું) ભાવે., ક્રિ. **કંપાવવું** (કમ્પાવવું) પ્રે. સ. ક્રિ.

**કંપસંતાન-સંસ્કાર** (કમ્પ-સન્તાન-સંસ્કાર) પું. [સં.] ધ્રુજારીની પરંપરાનું ધકેલનારું બળ, 'મોમેન્ટમ ઑફ વાઇબ્રેશન' (પો. ગો.)

**કંપસૂચક-યંત્ર** (કમ્પસૂચક યન્ત્ર) ન. [સં.] ધરતીકંપના આંચકા સંબંધે માપ કાઢવાનું યંત્ર, 'સિસ્મૉગ્રાફ'

**કંપાઉન્ડ, કંપાઉંડ** (કમ્પાઉણ્ડ) ન. [અં.] મિશ્રણ. (૨) વાડ કે દીવાલ કરી લીધેલું મોટું ફરતું ફળિયું (વચ્ચે મકાન હોય એમ). (૩) વિ. મિશ્રિત [હાડકાંની તૂટભાંગ

**કંપાઉંડ-ફ્રેક્ચર** (કમ્પાઉણ્ડ-) ન. [અં.] માંસ-સ્નાયુ સહિત

**કંપાઉન્ડર, કંપાઉંડર** (કમ્પાઉણ્ડર) વિ., પું. [અં.] ડૉક્ટરે

લખ્યા પ્રમાણે દવાઓનું મિશ્રણ કરી આપનાર સહાયક

કંપાણુ[1] (કમ્પાણ) ન. ભારે અને મોટી વસ્તુ જોખવાનો કાંટો

કંપાણુ[2] ન. તડકામાં ફરવાથી પગનાં તળાંમાં તડકાની અસર થતાં થતી બિમારી

કંપાણી (કમ્પાણી) વિ., પું. [જુઓ 'કંપાણુ[1]' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કંપાણથી જોખવાનું કામ કે ધંધો કરતો માણસ, તોળાટ

કંપાયમાન (કમ્પા-) વિ. [સં. कम्पमान ગુ. માં સંસ્કૃતાભાસી],

કંપાર (કમ્પાર) વિ. [સં. कम्प દ્વારા] જુઓ 'કંપમાન.'

કંપારવ (કમ્પા-) પું. [જુઓ 'કંપારો., એનું સંસ્કૃતાભાસી રૂપ] કંપ, ધ્રુજારો

કંપારી (કમ્પારી) સ્ત્રી. ['જુઓ 'કંપારો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય] કંપ, ધ્રૂજ, થરથરાટી. (૨) (લા.) તિરસ્કારની લાગણી, ધિક્કારની લાગણી. [૦ આવવી, છૂટવી,૦ વછૂટવી (રૂ. પ્ર.) ધ્રૂજવું. (૨) અણગમો થવો. (૩) ચીતરી ચડવી]

કંપારું (કમ્પારું) ન. ગોળ આકાર કાઢવાનું લોઢાનું ઓજાર, કંપાસ

[કંપ, ધ્રુજારો, થરથરાટ

કંપારો (કમ્પારો) પું. [સં. कम्प + आकारक- > પ્રા. कंपारअ-]

કંપાર્ટમેંટ (કમ્પાર્ટમેણ્ટ) જુઓ 'કમ્પાર્ટમેન્ટ.'

કંપાલેખક(કમ્પા-) પું. [સં. कम्प + आ-लेखक] ધ્રુજારી માપવાનું યંત્ર, 'વાઇબ્રોગ્રાફ'

કંપાવવું, (કમ્પા-) જુઓ 'કંપવું'માં.

કંપાવસ્થા (કમ્પા-) સ્ત્રી. [સં. कम्प + अव-स्था] ચંદ્રમાની બાર માંહેની એક અવસ્થા. (જ્યો.)

કંપાવું (કમ્પા-) જુઓ 'કંપવું'માં.

કંપાસ (કમ્પાસ) પું. [અં. કૉમ્પાસ્] વર્તુળ દોરવાનું યંત્ર, કર્કટ, કૈવાર. (૨) હોકાયંત્ર, મત્સ્યયંત્ર

કંપાસ-ઘર (કમ્પાસ-) ન. [ + જુઓ 'ઘર.'] વહાણમાં જે સ્થળે દિગ્દર્શક યંત્ર રહેતું હોય તે સ્થાન, હોકાયંત્ર રાખવાનું સ્થાન. (વહાણ.)

કંપાસ-વાલા (કમ્પાસ-) પું. જમીન માપનાર, મોજણીદાર

કંપિત (કમ્પિત) વિ. [સં.] ધ્રૂજી ઊઠેલું. (૨) ન. કંપ, ધ્રૂજ

કંપિ(-પી)લો (કમ્પિ(-મ્પી)લો) પું. [સં. कम्पिल्लक- > પ્રા. कंपिल्लअ-] (જે ખાવાથી ધ્રુજારી આવે તેવી) એક વનસ્પતિ, કપીલો

કંપી (કમ્પી) સ્ત્રી. વહાણનો એક ભાગ, કપી. (વહાણ.)

કંપીલો (કમ્પીલો) જુઓ 'કંપિલો.'

કંપેનિયન (કમ્પેનિયન) વિ. [અં.] સાથીદાર, સોબતી, મિત્ર

કંપો (કમ્પો) પું. [અં. કૅમ્પ] છાવણી, પડાવ. (૨) સાબર-કાંઠા વગેરેમાં બહારથી આવેલા ખેડૂતોએ પોતપોતાના ખેતરોના સમૂહની કરેલી વસાહતી જમાવટ

કંપોઝ (કમ્પોઝ) ન. [અં.] છાપખાનામાં બીબાં ગોઠવવાનું કામ

[ગોઠવનાર કારીગર

કંપોઝિટર (કમ્પોઝિટર) વિ. [અં.] છાપખાનામાં બીબાં

કંપોઝિંગ (કમ્પોઝિંગ) ન. [અં.] જુઓ 'કમ્પોઝ(૨).' બીબાં ગોઠવવાનું કામ (૨) બીબાં ગોઠવવાનું મહેનતાણું

કંપોસ્ટ (કમ્પોસ્ટ) જુઓ 'કૉમ્પોસ્ટ'.

[શકાય તેવું

કંપ્ય (કમ્પ્ય) વિ. [સં.] કંપિત કરી શકાય તેવું, ધ્રુજાવી

કંપ્લીટ (કમ્પ્લીટ) વિ. [અં.] પૂરું, પૂર્ણ

કંપ્લેઇંટ (કમ્પ્લેઇણ્ટ) સ્ત્રી [અં.] ફરિયાદ. (૨) (લા.) ડૉક્ટર કે વૈદ્ય પાસે કરવામાં આવતી રોગની રજૂઆત

કંબલ (કમ્બલ) પું. [સં.] કામળો, ધાબળો. (૨) ગાય બળદના ગળા નીચેની ગોદડી

કંબશ્ચન (કમ્બશ્ચન) ન. [અં.] બળવું એ, જ્વલન

કંબા (કમ્બા) સ્ત્રી. [સં. कम्बी] કાંબ. (૨) વાંસની ચીપ. (૩) સુતારનો ગજ

કંબાવવું (કમ્બાવવું) સ. ક્રિ. નરમ કરવું, કૂણું કરવું (ખાસ કરીને ચામડું કમાવવું). (૨) (લા.) માર મારવો

કંબિ,-બી (કમ્બિ,-મ્બી) સ્ત્રી. [સં.] ઝાડની પાતળી સોટી, કાંબ

કંબુ (કમ્બુ) પું. [સં.] શંખ

કંબુ-કંઠ (કમ્બુ-કણ્ઠ) પું. [સં., પું., ન.] શંખ જેવા આકારની ગરદન-વાળું

[એવી સ્ત્રી

કંબુ-કંઠી (કમ્બુ-કણ્ઠી) વિ., સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કંબુ-કંઠ'-

કંબુ-ગ્રીવા (કમ્બુ-) સ્ત્રી. [સં.] શંખના જેવી ગરદન

કંબોઈ (કમ્બોઇ) સ્ત્રી. [સં. काम्बोजिका > પ્રા. कंबोइआ] એક વનસ્પતિ

કંબોડાં (કમ્બોડાં) ન., બ. વ. કેડનો સાંધો

[કમોડી

કંબોડી (કમ્બોડી) સ્ત્રી. ઢોરનાં શિંગડાંમાં થતો એક રોગ,

કંમર (કમ્મર) જુઓ 'કમ્મર.'

કંસ[1] (કંસ) પું. [સં.] મથુરાના યાદવ રાજા ઉગ્રસેનનો પુત્ર, શ્રીકૃષ્ણનો દૂરનો એક મામો. [સંજ્ઞા.)

કંસ[2] (કંસ) પું. કૌંસ. (ગ.)

કંસકારવું અ. ક્રિ. [રવા.] દુઃખનો અવાજ કરવો

કંસ-વધ (કંસ-) પું. [સં.] ઉગ્રસેન યાદવના પુત્ર કંસની શ્રીકૃષ્ણે કરેલી હત્યા

કંસાર (કંસાર) પું. [દે. પ્રા.] ઘઉંના જાડા-મોટા લોટ કે ફાડાંને પાણીમાં બાફીને બનાવવામાં આવતું મિષ્ટાન્ન, લાપસી, બાંટ, ઓરસું

કંસાર(-રે)ણ (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કંસારો' + ગુ. 'અ-(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કંસારાની સ્ત્રી, કંસારી

કંસારા-ઓળ (કંસારા-ઓળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કંસારો' + ઓળ.'] કંસારા લોકોની દુકાનો હોય તેવી બજાર

કંસારા-વાડ(કંસારા-વાડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કંસારો' + 'વાડ.[2]'] કંસારા લોકોનો મહોલ્લો

[શ્રીકૃષ્ણ

કંસારિ (કંસારિ) પું. [સં. कंस + अरि] કંસ રાજાના શત્રુ-

કંસારી[1] (કંસારી) સ્ત્રી. [જુઓ 'કંસારો + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી. પ્રત્યય] કંસારા જ્ઞાતિની સ્ત્રી, કંસારણ

કંસારી[2] (કંસારી) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. कंसारिआ] કાગળ વગેરે પદાર્થો ખાઈ જનારી એક ઝીણી જીવાત

કંસારો (કંસારો) પું. [સં. कांस्य-कारक- > પ્રા. कंसारअ-] કાંસું તેમજ ત્રાંબા-પિત્તળનાં વાસણ બનાવનારો કારીગર

કંસાલ (કંસાલ) પું. [સં. कांस्य > પ્રા. कंस દ્વારા] મોટી નોબત

કંસાલું (કંસાલું) ન. [જુઓ 'કંસાલ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] લડાઈના મેદાનમાં વગાડવામાં આવતું કાંસાનું એક પ્રકારનું વાજિંત્ર

કંસાસુર (કંસાસુર) પું. [સં. कंस + असुर] જુઓ 'કંસ.[1]'

કંસી-કરણ (કંસીકરણ) ન. [જુઓ 'કંસ[2]'-એને સં. च्वि

પ્ર. + સં.] કૌંસ બનાવવાની ક્રિયા, કૌંસની અંદર મૂકવાપણું (ગ.) [પુરુષ' વગેરે
કા- પૂર્વગ. [સં., 'કુત્સિત'–'નિર્બળ' એ અર્થનો પૂર્વગ. 'કા-
કાઇનેટોસ્કોપ ન. [અં.] કોઈ પણ ચીજનો આબેહૂબ દેખાવ એકી વખતે સંપૂર્ણ કદ સાથે જોઈ શકાય તેવું ઍડિસને શોધેલું એક યંત્ર
કાઇ(-ય)દે-આજમ પું. [જુઓ 'કાયદો'+'ઈ' પ્ર.+'આજમ.'] મહાન મોટો નેતા–એક 'ઇલ્કાબ'
કાઈલ સ્ત્રી. [દે. પ્રા. कव्वलि] ગોળ પકવવાની કડાઈ
કાઉ-કાઉ ન. [રવા.] કાગડા-કૂતરાંનો અવાજ [ખિતાબ
કાઉન્ટ (કાઉણ્ટ) પું. [અં.] અમીર ઉમરાવનો એક અંગ્રેજી
કાઉન્ટર (કાઉણ્ટર) ન. [અં.] ગણતરી તથા નાણાકીય કામગીરી કરવાનું મેજ (બૅંકો વગેરેમાંનું), ગલ્લો. (૨) રસીદબુકમાંનું વસ્તુ નાણાં વગેરે સ્વીકારનાર પાસે રહેતું અડધિયું
કાઉન્ટર-મેન (કાઉણ્ટર-) પું. [અં.] બૅંક કે પેઢી યા દુકાનના ગલ્લા ઉપર બેઠેલો કર્મચારી કે ગુમાસ્તો
કાઉન્ટેસ (કાઉણ્ટેસ) સ્ત્રી. [અં.] કાઉન્ટની પત્ની
કાઉન્સિલ સ્ત્રી. [અં.] સભા, મંડળ
કાઉન્સિલર વિ. [અં.] સભા કે મંડળનો સભ્ય
કાઉન્સિલ હૉલ પું. [અં.] સભાગૃહ
કાઉન્સેલ વિ. [અં.] ધારાશાસ્ત્રી, વકીલ
કાઉન્સેલર વિ. [અં.] શિખામણ–સલાહ આપનાર
કાઉ-વાઉ જુઓ 'કાઉ-કાઉ.'
કાઉસગ(-ગ્ગ) પું. [સં. कायोत्सर्ग > પ્રા. काउस्सग्ग] શરીર ઉપરના મમત્વના ત્યાગપૂર્વકની ઊભા રહેલી સ્થિતિની ધ્યાનાવસ્થા. (જૈન.)
કાઉંટ (કાઉણ્ટ) જુઓ 'કાઉન્ટ.'
કાઉંટર-મેન (કાઉણ્ટર-) જુઓ 'કાઉન્ટર-મૅન.'
કાઉંટેસ (કાઉણ્ટેસ) જુઓ 'કાઉન્ટેસ.'
કાઉંસ જુઓ 'કૌંસ.' [ઇંતેજારીથી]
કાક પું. [સં.] કાગડો [૦ ડોળે (રૂ. પ્ર.) આતુરતાથી,
કાક-ઋષિ પું. [સં., સંધિરહિત; નહિતર 'કાકર્ષિ'] એક પક્ષી, કુકડિયો કુંભાર. (૨) (કટાક્ષમાં) પારસી
કા(-કાં)કચ (-ચ્ય) સ્ત્રી. વાડમાં થતો કાકચિયાનો છોડ
કા(-કાં)કચિયું ન. [જુઓ 'કાકચ'+ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], -યો પું. કાકચિયો, કાકચનું ફળ ['કાકચ.'
કા(-કાં)કચા[1] સ્ત્રી. [+ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ
કા(-કાં)કચા[2] સ્ત્રી. ગળાના દ્વાર પાસે થતો એક રોગ. (૨) (લા.) મુશ્કેલી, સંકડામણ [પ્ર.] કાકચિયો, કાકચિયું
કા(-કાં)કચું ન., -ચો પું. [જુઓ 'કાકચ'+ગુ. 'ઉં' ત.
કાકડ ન [સં. कर्कट > પ્રા. कक्कड] એક જાતનું ચીભડું
કાકડ-કુંભો પું. એ નામની એક દેશી રમત
કાકડા-શિં(-શીં,-સિં,-સીં)ગ (-ગ્ય), -ગી સ્ત્રી. [સં. कर्कट-शृङ्गी > પ્રા. कक्कड-सिंगी અને સં. °शृङ्गिका > પ્રા. °सिंगिआ] એ નામની એક વનસ્પતિ
કાકડિયું ન. એક જાતનું રેશમ
કાકડિયો કુંભાર પું. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'કુંભાર.'] (લા.) એ નામની એક રમત, કાકડ-કુંભો. (૨) એ નામનું એક પક્ષી
કાકડી સ્ત્રી. [સં. कर्कटिका > પ્રા. कक्कडिआ] ચીભડાના વર્ગનું એક પાતળું લાંબા ઘાટનું ફળ, આરિયું. (૨) રાઇતું બનાવવામાં વપરાતી સુરત બાજુની 'સુરતી કાકડી.' (૩) (લા.) ચીંથરાને વળ દઈ સળગાવવા માટે કરેલો લંબડો વીટો. [૦મૂકવી (રૂ. પ્ર.) ચૂલો સળગાવવા ઘાસલેટ કે તેલવાળી કરી કાકડી લગાવવી. (૨) ઝઘડો કરાવવો]
કાકડો પું. [સં.कर्कटक- > પ્રા. कक्कडअ-] (લા.) ચીંથરાને વળ દઈ સળગાવવા માટે કરેલો કાકડીના ઘાટનો જરા મોટો વીંટો. (૨) ગળાના મુખદ્વારનાં બેઉ પડખે થતા ચોળિયામાંનો પ્રત્યેક. [-ડા ઉતારવા (રૂ. પ્ર.) ભૂત અથવા ઝોડ-ઝપટ કાઢવા માટે માણસના માથા ઉપર મસાલ સળગાવવી. -ડા કપાવવા (રૂ. પ્ર.) ચોળિયાનું ઑપરેશન કરાવવું. -ડા કરાવવા (રૂ. પ્ર.) મોંની બારી આગળના માંસના ચોળિયા દબાવડાવવા. -ડા ચોળવા (-ચોળવા) (રૂ.પ્ર.) નકામું કરી નાખવું. -ડા ના(-નાં)ખવા (રૂ.પ્ર.) હાથ ચત્તા-ઊંધા નાખવાની રમત રમવી. (૨) બાળકોની હાથચાલાકી કરવી. -ડા ફાકવા (રૂ. પ્ર.) બળતા કાકડાને મોંમાં નાખવા અને કાઢવા. -ડા ફૂલવા (રૂ. પ્ર.) ચોળિયાનો સોજો આવવો. -ડા બાળવા, -ડા સળગાવવા (રૂ. પ્ર.) કાકડા ઉતારવા. -ડા બહી જવા (રૂ. પ્ર.) ચોળિયા ઊપસી આવવા. ૦ કરવો (રૂ.પ્ર.) મસાલની વાટ તૈયાર કરવી. (૨) મસાલ સળગાવવી]
કાક-ડોળિયા (-ડોળિયા) સ્ત્રી. એક જાતની વેલ
કાકણ-ઘી-જડી સ્ત્રી. એક જાતની રાસાયણિક દવા
કાકણ-હાર પું. એક જાતનું ઘરેણું
કાકણાસ સ્ત્રી. [સં. काक-नासा] કાકનાસા નામની એક વનસ્પતિ, નસોતર
કાકણિ(૦કા), કાકણી સ્ત્રી. [સં.] જૂના સમયનો એક સિક્કો. (૨) એક જૂનું ખેતરાઉ માપ. (૩) દહેરાના નીચેના ભાગમાંની ધારવાળી કોર. (સ્થાપત્ય.)
કાકતાલીય વિ. [સં.] (લા.) (કાગનું તાડ ઉપર બેસવું અને અકસ્માત તાડફળનું કે તાડનું પડવું થાય એ રીતનું) અણધાર્યું, ઓચિંતું [ઓચિંતાપણું
કાકતાલીય-તા સ્ત્રી. પું. ન્યાય,- [સં.] અણધાર્યાપણું,
કાક-તીર્થ ન. [સં.] કાગડાઓને ભેગા મળવાનું તીર્થ. (૨) (લા.) ગંદવાડો. (૩) કામી મનુષ્યોનું આનંદનું સ્થાન
કાક-દૃષ્ટિ સ્ત્રી. [સં.] કાગડા જેવી ચતુર નજર. (૨) (લા.) છિદ્રશોધક તેમજ સ્વાર્થી વૃત્તિ
કાકનાસા સ્ત્રી. [સં.] કાકણાસ, નસોતર-એ નામની વનસ્પતિ
કાક-નિદ્રા સ્ત્રી. [સં.] (લા.) (કાગડાની જેવી) જલદી ઊડી જાય તેવી ઊંઘ, સાવચેતી-ભરેલી ઊંઘ
કાક-પક્ષ પું. [સં.] માથાની બેઉ બાજુ કાગડાના દેહના આકારનો વાળનો તે તે ગુચ્છ, ઝૂલકું, કાનછેરિયું
કાક-પગલું ન. [સં. + જુઓ 'પગલું.'], કાક-પત્ર, કાક-પદ (૦ ચિહ્ન) ન. [સં.] કાગડાના પગના આકારનું ચિહ્ન, હંસપદ. (વ્યા.) [(ઔષધોપયોગી)
કાક-ફલ(-ળ) ન. [સં.] કાકમારી નામની વેલનું ફળ
કાકબ[1] પું. મહુડાંનો જાડો અને કાળો રસો, મહુડાંનો

ગોળ ('ગડાકુ' બનાવવામાં વપરાતો) [કે લતો
**કાકબ$^{૨}$** ન. ઊતરતા વર્ણના લોક રહેતા હોય તેવો વાસ
**કાક-બલિ** પું. [સં.] શ્રાદ્ધ સમયે કાગડાને ખાવા નખાતી વાસ, કાગ-વાસ
**કાકમ$^{૧}$** પું. પ્રવાહી ગોળ જેવો થાય ત્યાંસુધી ઉકાળેલો શેરડીનો રસ, શેરડીનો સહેજ કાચો-પાકો ગોળ
**કાકમ$^{૨}$** પું., ન. નોળિયાની જાતનું એક સુંદર પ્રાણી
**કાકમારી** સ્ત્રી. એક ઝેરી પ્રકારની વનસ્પતિ, કાકફળની વેલ
**કાક-મુખી** વિ. [સં., પું.] આખું શરીર કોઈ પણ કાળા સિવાયના એક રંગનું અને મોઢું માત્ર કાળા રંગનું હોય તેવું (ઘોડું)
**કાકર$^{૧}$** પું. [સં. कर्कर > પ્રા. कक्कर] (લા.) કરવતનો દાંતો. (૨) ચામડીમાં પડેલો કઠણ ચીરો. (૩) સૂવર વગેરે પ્રાણીનો દાંત, સૂવરનું દાતરડું
**કાકર$^{૨}$** પું. ઠગિયો
**કાકર$^{૩}$** (-રય) સ્ત્રી. ઘેટાં બકરાંની કરોડ અને પાંસળી સાથેનું માંસ. (૨) પીંજણને છેડે આવેલ સૂપડા જેવા પાટિયાની કોર ઉપર બંધાતી બકરાના ચામડાની પટ્ટી
**કાકર-કોમ** સ્ત્રી. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'કોમ.'] ગામડાંનો કારીગર વર્ગ, વસવાયાં
**કાકરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાકર$^{૧}$' + ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઝીણા ઝીણા ઘણા દાંતાવાળી ધાર
**કાકરડો** પું. અંદરજાનું ઝાડ, કડો
**કાકરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાકર$^{૧}$' + ગુ. 'અણી' ત. પ્ર.] કાનસ, અતરડી, રેતરડી
**કાકર-ઓકર** વિ. [રવા.] બરાબર પલળેલું ન હોય તેવું. (૨) (લા.) ન., બ. વ. નાના મોટાં છોકરાં-છૈયાં
**કાક-રવ** પું. [સં.] કાગડાનો અવાજ
**કાકરવું$^{૧}$** સં. ક્રિ. [જુઓ 'કાકર,$^{૧}$' ના. ધા.] (કરવતના) દાંતા કાઢવા. (૨) (લા.) કાપી કાપી કે કકડા કરી ધીરે ધીરે ખોતરી ખાવું. (૩) ઉશ્કેરવું, ચડાવવું. **કાકરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કાકરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**કાકરવું$^{૨}$** વિ. [જુઓ 'કાકર$^{૧}$' દ્વારા.] ખરબચડું
**કાકરાવવું, કાકરાવું** જુઓ 'કાકરવું$^{૧}$'માં.
**કાકરિયા** પું., બ.વ. [જુઓ 'કાકર$^{૧}$' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] લોટ-ગોળની બનાવેલી એક વાની. (૨) તલના લાડુ
**કાકરિયો કુંભાર** પું. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'કુંભાર.'] એ નામની એક રમત, કાકડિયો કુંભાર ['કાકરિયા'.
**કાકરિયું$^{૨}$** ન. [જુઓ 'કાકર$^{૧}$' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ
**કાક-રુત** ન. [સં.] કાગડાનો અવાજ, કાક-રવ
**કાકલક** પું. [સં.] ગલશુંડિકા, ઉપજિહ્વા, પડજીભ, લાળી, 'યુવુલા'
**કાકલક-ગ્રંથિ** (-ગ્રન્થિ), સ્ત્રી. [સં., પું.] પડજીભનો ગાંઠના જેવો એ ભાગ [મીઠો અવાજ
**કાકલિ(-લી)** સ્ત્રી [સં.] મુખમાંથી નીકળતો ધીમો અને
**કાકલિ(-લી)-દ્વાર** ન. [સં.] મોંની અંદરની બારી
**કાકલિ(-લી)-નિષાદ** પું. [સં.] ચતુઃશ્રુતિ નિષાદ. (સંગીત.)
**કાકલિ(-લી)-રવ** પું. [સં.] કાકલિનો અવાજ, મોંની બારી-માંથી નીકળતો મધુર અવાજ
**કાકલિયો$^{૧}$** પું. માનો ભાઈ, મામો
**કાકલિયો$^{૨}$** પું. [જુઓ 'કાકા' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે + 'ઇયું' ત. પ્ર.] બળિયા—શીતળાનો રોગ
**કાકલી** જુઓ 'કાકલિ.'
**કાકલી-દ્વાર** જુઓ 'કાકલિ-દ્વાર.'
**કાકલી-નિષાદ** જુઓ 'કાકલિ-નિષાદ.'
**કાકલી-રવ** જુઓ 'કાકલિ-રવ.'
**કાકલૂદી** સ્ત્રી. દયા ઉપજાવે તેવી આજીજી, કાલાવાલા
**કાકલૂદી-વેડા** પું., બ. વ. [+ જુઓ 'વેડા.'] કાલાવાલા કર્યા કરવા એ, કાકલૂદી કરવાની આદત
**કાકલ્યંતર** (કાકલ્ય-ન્તર) વિ., પું. [સં. काकलि+अन्तर] શુદ્ધ નિષાદ અને ગાંધાર સ્વર. (સંગીત.)
**કાક-વંઝા** સ્ત્રી. [સં. काक+वन्ध्या > પ્રા. वंझा (ઉત્તર પદ પ્રા. તત્સમ)], **કાક-વંધ્યા** (-વન્ધ્યા) સ્ત્રી. [સં.] (લા.) કાગડીની જેમ એક જ વાર જન્મ આપનારી સ્ત્રી અને એક વાર ફળતી કેળ વગેરે વનસ્પતિ
**કાક-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કાગ-વિદ્યા.'
**કાક-વિષ્ઠા** સ્ત્રી. [સં.] કાગડાની ચરક
**કાકવી** સ્ત્રી. જુઓ 'કાકબ$^{૧}$' અને 'કાકમ.$^{૧}$'
**કાકવો** પું. ગોળ
**કાક-સ્વર** પું. [સં.] કાગડાનો અવાજ. (૨) (લા.) ગાયકના મુખ્ય ચૌદ દોષોમાંનો એક, કઠોર સ્વરથી ગાવાપણું. (સંગીત.)
**કા-કા** પું. [રવા.] કાગડાનો અવાજ, કાંઉં કાંઉં
**કાકા-કચોળું** ન. [જુઓ 'કાકો' + 'કચોળું.'] કન્યાને માવતરના તરફથી આપવામાં આવતું ધાતુનું ચલાણું
**કાકાજી** પું., બ. વ. [જુઓ 'કાકો' + 'જી' માનવાચક] વહુને પતિનો અને પતિને વહુનો કાકો, કાકો-સસરો. (૨) વડીલ કે વૃદ્ધ પુરુષો માટે વપરાતો શબ્દ (માન-વાચક)
**કાકા-પંથ** (-પન્થ) પું. [જુઓ 'કાકો' + 'પંથ.'] ગુજરાતમાં ચાલતો પીરાણા-પંથ (ગુરુ સૈયદ છે, અનુયાયીઓ મોટે ભાગે પાટીદારો છે, અને દેવ તરીકે 'નકળંક (કલ્કિઅવતાર)'-ની ઉપાસના છે.) [બળિયા કાકા
**કાકા-બળિયા** પું., બ. વ. શીતળાના દેવ, બળિયા દેવ,
**કાકાબાસી** ન. ઇરાની અખાતના અબાસ બંદર તરફનું મોતી (ઐબવાળું અને ઓછા પાણીવાળું)
**કાકા-સસરા** પું., બ. વ. [જુઓ 'કાકો' + 'સસરો.'] પત્ની-ને પતિના કે પતિને પત્નીના કાકા, કાકાજી
**કાકિણી** (કાકિણી) સ્ત્રી. [સં.] કોડી. (૨) કોડીના માપનું વજન. (૩) ત્રાજવાની ડાંડી
**કાકિયો** પું. એક જાતનો છોડ. (૨) તેલિયો કંદ
**કાકી$^{૧}$** સ્ત્રી. [સં.] કાગડી
**કાકી$^{૨}$** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાકો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] બાપના ભાઈની પત્ની. (૨) માતાની સમાન વયની અન્ય કોઈ પણ સ્ત્રીનું સંબોધન (માનવાચક)
**કાકીજી** સ્ત્રી., બ. વ. [જુઓ 'કાકી' + 'જી' માનાર્થે.] વહુને પતિની અને પતિને વહુની કાકી, કાકી-સાસુ

**કાકીડો** પું. કાચીંડો, સરડો. [-ડાનું જમાનગતું (રૂ. પ્ર) જે પૂછો તેની હા. ૦ ચઢા(-ઢા)વવો (રૂ. પ્ર.) ગુનો કબૂલ કરાવવા સ્ત્રીના ઘાઘરામાં કાકીડો ચડાવવો]

**કાકી-સાસુ** સ્ત્રી. જુઓ 'કાકીજી.'

**કાકુ**[1] પું. [સં.] શોક ભય ક્રોધ વક્રોક્તિ વગેરેને કારણે વાક્યોચ્ચારણમાં દર્શાવાતો ઉક્તિભેદ. (કાવ્ય.)

**કાકુ**[2] પું. ભાટિયા વણિક વગેરે કોમોમાં પુત્ર-સંતતિનું હુલામણું નામ—'કીકો' 'ગગો' 'ગીગો' જેવું

**કાકુત્સ્થ** પું [સં.] કકુત્સ્થ નામના ઇક્ષ્વાકુ વંશના અયોધ્યાના રાજવીના વંશમાં થયેલા-રામચંદ્ર. (સંજ્ઞા.)

**કાકુ-પ્રશ્ન** પું. [સં.] ઉચ્ચારણમાંના ઉક્તિભેદથી કરવામાં આવેલો સવાલ. (કાવ્ય.)

**કાકુ-વાક્ય** ન. [સં.] જુઓ 'કાકુ'-એ પ્રકારનું વાક્ય.

**કાકુ-સ્વર** પું. [સં.] એક સ્વર ઉપરથી બીજા સ્વર તરફ જતાં વચ્ચે એક વચલા સ્વરનો કણ લાગે તે. (સંગીત.)

**કાકો** પું. [ફા. 'કાકા'-પિતાનો મોટો ભાઈ, પિતાના સંતાનોને] (તળ-ગુજરાતમાં) પિતાનો નાનો કે મોટો ગમે તે ભાઈ. (૨) (સૌરાષ્ટ્ર-કચ્છમાં) પિતાથી નાનો તે તે ભાઈ. (૩) આધેડ ઉંમર વટાવી ગયેલા કોઈ પણ પુરુષનું સંબોધન (માનવાચક). [- કાકા મામા કરવા (રૂ. પ્ર.) કાલાવાલા કરવા]

**કાકોકૌવો** પું. પોપટની જાતનું એનાથી જરા મોટું સફેદ કે કાબરા રંગનું પક્ષી, કૌવો (બ. વ. માં ક પ્રત્યયો અનુગો તેમજ નામયોગીઓની પૂર્વે અંગ 'કાકા-કૌવા-) [સર્પ

**કાકોદર** પું. [સં. काक + उदर] (કાગડાના જેવા પેટવાળો)

**કાકોલ** પું. [સં.] સર્પ. (૨) જંગલી કાગડો

**કાકોલી** સ્ત્રી. [સં.] કાગડા જેવો સ્વર. (૨) એ નામનો એક કંદ [અને ઘુવડ

**કાકોલૂક** ન., બ. વ. [સં. काक + उलूक] કાગડો

**કાકોલૂકિકા** સ્ત્રી. [સં.] કાગડા અને ઘુવડ વચ્ચેનો વેરભાવ

**કાકોલૂકીય** વિ. [સં.] કાગડા અને ઘુવડને લગતું. (૨) ન. કાગડા અને ઘુવડ વચ્ચેનું કુદરતી વેર. (૩) (લા.) શત્રુતા, દુશ્મનાવટ ['કાકાજી(૧).'

**કાકો-સસરો** પું. [જુઓ 'કાકો' + 'સસરો.'] જુઓ

**કાખ** સ્ત્રી. [સં. कक्षा > પ્રા. कक्खा] ખભાની નીચેના હાથના મૂળમાંનો ખાડો, બગલ. [૦ માં છોકરું (રૂ. પ્ર.) આંખ સામે રહેલું છતાં ન સૂઝતું. ૦ માં રાખવું (રૂ.પ્ર.) છુપાવવું, સંતાડવું. (૨) સંભાળમાં લેવું]

**કાખ-ઘોડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાખ' + 'ઘોડી.'] લંગડા માણસની કાખમાં રાખવાની ચાલવા માટે ટેકો આપનારી ઘોડી [ગૂમડું, બાંબલાઈ

**કાખ-બલાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાખ' + 'બલાઈ.'] કાખમાં થતું

**કાખ-બિલાડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાખ' + બિલાડી.'], **કાખ-માંજરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાખ' + સં. मार्जारी > मंजारी] (લા.) બાંબલાઈ ['ઘોડી.] જુઓ 'કાખ-ઘોડી.'

**કાખલા-ઘોડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાખ' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. +

**કાખલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાખ' + ગુ. 'લુ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કાખ, બગલ (કાંઈક હીનાર્થે). [૦ કૂટવી (રૂ. પ્ર.) અતિ હરખથી નાચવું. (૨) ખુશામત કરવી. (૩) મશ્કરી કરવી. ૦ માં દૂધ આવવું (રૂ. પ્ર.) હરખાઈ જવું]

**કાખી** સ્ત્રી. [સં. कक्षिका > પ્રા. कक्खिआ] અંગરખા કે કાપડાની બગલમાં આવતી ખાસ ઘાટની કાપડની કાપલી

**કાખું** ન. [સં. कक्षक- > પ્રા. कक्खअ-] કાખનો વાળ, બગલનો બોવાળો [બગલમાં થતું ગૂમડું, બાંબલાઈ

**કાખોલા(-વા)ઈ**[1] સ્ત્રી. [સં. कक्षा > પ્રા. कक्खा દ્વારા]

**કાખોલાઈ**[2] સ્ત્રી. આંબલી

**કાખોવાઈ** જુઓ 'કાખોલાઈ.[1]'

**કાગ** પું. [સં. काक > શૌ. પ્રા. काग] કાગડો. [૦ ઉડાવવા (રૂ. પ્ર.) ગળાના કાકડા ઉપડાવવા. ૦ નું પીંછ (રૂ. પ્ર.) રજનું ગજ, વધારીને વાત કરવી એ. ૦ ને ડોળે (રૂ.પ્ર.) અતિ આતુરતાથી. ૦ નો વાઘ (રૂ. પ્ર.) વધારીને ખૂબ મોટી હોહા કરવી એ]

**કાગ-ઋષિ** પું. [+ સં.] (લા.) ધુતારો, ઠગ. (૨) (મશ્કરીમાં) પારસી કોમનો માણસ, કાક-ઋષિ

**કાગ-છત્તર** ન. [સં. छत्र], **કાગ-છત્ર** ન. [+ સં.] બિલાડીનો ટોપ (એક વનસ્પતિ), ફૂગી, ફૂગ

**કાગજ** પું. [ફા. 'કાગદ્' દ્વારા અર. 'કાગજ'] જુઓ 'કાગળ.' (ગુ. માં 'કાગળ' જ વ્યાપક છે, હિંદીમાં 'કાગઝ.')

**કાગડા-કાગડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાગડો'-દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] (લા.) ઇતરાજી, નાખુશી, બેદિલી, અસંતોષ. (૨) અણવિશ્વાસ

**કાગડા-કેરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાગડો' + 'કેરી.'] કેરીના જેવું અથાણા અને શાક માટેનું એક ફળ. (૨) (લા.) આકડાનો ડોડો, આકોલિયું

**કાગડા-ટોપી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાગડો' + 'ટોપી.'] કાગડાની પૂંછડી જેવાં પાછળ ફૂમતાંવાળી ટોપી, લાંબી પૂંછડીવાળી કાગડાના ઘાટની ટોપી

**કાગડા-સાણશી(-સી), કાગડા-સાંડશી(-સી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાગડો' + 'સાણશી' -'સાંડશી.'] ધાતુ ગાળવાની કૂલડીને પકડવાની ખાસ પ્રકારની સાણશી

**કાગડિયો** પું. [જુઓ 'કાગ' + ગુ. -ડું' + 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) પતંગ, કનકવો, પડાઈ. (૨) સૌરાષ્ટ્રના ઘોડાઓની એક જાત [એક વેલો

**કાગડિયો કુંડેર** પું. એક જાતની વનસ્પતિ. (૨) બીજો

**કાગડિયો કુંભાર** પું. [+ જુઓ 'કુંભાર.'] કાગડાને મળતું કાંઈક લાંબી પૂંછડીવાળું કાળા રંગનું એક પક્ષી

**કાગડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાગડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કાગડાની માદા. (૨) એ નામનો એક દરિયાઈ જીવ. (૩) (લા.) ગાડાની બે ઊંધની પિત્તળથી જડેલી અણી, ગાડાના ધોરિયાનો ધૂંસરીથી આગળનો ચાંચ જેવો ભાગ. (૪) ભાંગેલા સળિયા કાઢવાનું ઓજાર. (૫) કાગડા-સાણશી. (૬) ચકોર સ્ત્રી

**કાગ-ડૂંડું** ન. [જુઓ 'કાગ' + 'ડૂંડું.'] (લા.) એક જાતની રમત, ઘંટીખીલડો (રમત)

**કાગડો** પું. [જુઓ 'કાગ' + ગુ. 'ડુ' સ્વાર્થે ત-પ્ર.]-જુઓ 'કાગ.' (૨) એક વેલો. (૩) એક પ્રકારની માછલી. (૪) (લા.) ચકોર માણસ. (૫) (મશ્કરીમાં) પારસી. (૬) પતંગ. (૭) ગોળી વગેરે ઉપર ચડાવવાનું માટીનું શકોરું. [**-ડા ઊડવા** (રૂ. પ્ર.) કોઈની પણ હાજરી ન હોવી, ઉજ્જડ હોવું. (૨) નિર્વંશ જવો. **-ડા કળકળવા** (રૂ.પ્ર.) સત્યાનાશ જવું, નિર્મૂલ થઈ જવું. **-ડાની કોટે કંકોતરી** (-કઙ્કોતરી) (રૂ.પ્ર.) વાત તરત જાહેર કરે તેવું, ગામ-ચાતોડિયું. **-ડાની કોટે દહીંથરું, -ડાની કોટે રતન** (રૂ.પ્ર.) અપાત્રે દાન. **-ડાની ચુદામાંથી ગંગાજળ** (-ગઙ્ગા-) (રૂ.પ્ર.) ઘણું મુશ્કેલ કામ. **-ડાની નજર** (રૂ.પ્ર.) ચાલાકી ભરી નજર. **-ડા-નજરે જોવું** (રૂ. પ્ર.) ભયને માટે સાવધાન રહેવું. **-ડાનું ઊડી બેસવું** (-બૅસવું) (રૂ. પ્ર.) સારાં શુકન થવાં. **૦ થવો** (રૂ. પ્ર.) પવનથી છત્રી ઊલટી થઈ જવી ]

**કાગડો-મોર** પું. [જુઓ + જુઓ 'મોર.'] (લા.) એક રમત

**કાગડોલી** સ્ત્રી. એક જાતની વનસ્પતિ

**કાગ-ડોળ** (-ડૉળ) વિ. [જુઓ 'કાગ' + 'ડોળો.'] (લા.) બદ-સિકલ, કદરૂપું [જેવા ડોળાવાળું, કાણું

**કાગ-ડોળિયું** (-ડૉળિયું) વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કાગડાના

**કાગ-ડોળિયો** (-ડૉળિયો) પું. [જુઓ 'કાગ-ડોળિયું.'] એક વેલો

**કાગતલ** પું. એક જાતનો છોડ

**કાગદ** જુઓ 'કાગજ.' (ગુ. માં 'કાગળ' જ રૂઢ.)

**કાગદી** પું. [ફા.] કાગળનો વેપારી (કાગળનો લખવા-છાપવાના કામને માટે આખા તેમજ ચોપડીઓના રૂપમાં કાગળ વેચનારો)

**કાગદી આ(-હા)ફૂસ** પું., સ્ત્રી. [+ જુઓ 'આફૂસ.'] એક જાતની ચીરિયાંની મીઠી કેરી [સારી જાત

**કાગદી એલચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'એલચી.[૧]'] એલચીની એક

**કાગદી-કુંજ** સ્ત્રી એક રાખોડી રંગનું પક્ષી

**કાગદી-ચલણ** ન. [+ જુઓ 'ચલણ.'] કાગળની નોટોનું સિક્કાઓને બદલે ચાલતું ચલણ [તબિયતવાળો જુવાન

**કાગદી-જ(-જુ)વાન** પું. [+ જુઓ 'જવાન.'] (લા.) નાજુક

**કાગદી બદામ** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'બદામ.'] સારી જાતની બદામ-(મેવા)નો એક પ્રકાર

**કાગદી લીંબુ** ન. [+ જુઓ 'લીંબુ.'] લીંબુની એક સારી રસવાળી-પતલી છાલવાળી જાત

**કાગદી લીંબુડી, કાગદી-લીંબોઈ** સ્ત્રી. ['જુઓ લીંબુડી' -લીંબોઈ.'] કાગદી-લીંબુનું ઝાડ

**કાગદી-હાફૂસ** જુઓ 'કાગદી-આફૂસ.'

**કાગબી** સ્ત્રી. દાણા ઉપર થતી એક ગાંઠ

**કાગ-માળ** વિ. [જુઓ 'કાગ' + 'માળો.'] (લા.) કાગડાના માળા જેવું, ખાખાવીખી. (૨) માલ વગરનું, દમ વિનાનું. (૩) કામચલાઉ. (૪) અ-વાસ્તવિક

**કાગમું** ન. [જુઓ 'કાગ' એના આકારને કારણે.] ગાડાના ઊંટડાને જે ઠેકાણે ધોંસરું બંધાય છે તે ભાગ, અડા આગળનું લાકડું [નામની એક વનસ્પતિ

**કાગ-મેંદી** (-મેઁદી) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાગ' + 'મેંદી.'] એ

**કાગ-રાશ(-સ)** (-શ્ય, -સ્ય), **-શી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાગ' + સં. राशि -જ્યોતિષની] (લા.) કાગડાની બોલી

**કાગરાશિયો** વિ., પું. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કાગડાની બોલી ઉપરથી ભવિષ્ય ભાખનાર બ્રાહ્મણ, ભોગળ-ભટિયો

**કાગરાશી, -સ** (-સ્ય) [જુઓ 'કાગ-રાશ.'] જુઓ 'કાગરાશ.'

**કાગરો** પું. અગ્નિખૂણો. (વહાણ.) [કાગડાનો અવાજ

**કાગ-વાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાગ' + સં.] કાગડાની બોલી,

**કાગ-વાસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાગ, + 'વાસ.[૨]'] કાગડાઓને બોલાવી શ્રાદ્ધ પ્રસંગે નાખવામાં આવતું હવિ, વાયસાન્ન [ઉપરથી ભવિષ્ય ભાખવાની વિદ્યા

**કાગ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાગ' + સં.] કાગડાની બોલી

**કાગશું** ન., **-શો** પું. જુઓ 'કાગમું.'

**કાગ-સૂવા** પું., બ. વ. [+ જુઓ 'સૂવા.' એક જાતનો છોડ

**કાગળ** પું. [ફા. કાગદ્] વાંસ ઘાસ ચીંથરાં વગેરેનો માવો બનાવી એમાંથી તૈયાર કરવામાં આવતો લેખન છાપકામ વગેરે માટેનો પત્રાકાર પદાર્થ, કાગદ. (૨) ટપાલી પત્ર. (૩) વહીવટી તુમાર. (૪) દસ્તાવેજ, ખતપત્ર. (૫) શેર અથવા લોનનો પત્ર. [**૦ કરવો** (રૂ. પ્ર.) પત્નીને છૂટાછેડા આપવા, લખણું કરવું. **૦ ની કોથળી** (રૂ. પ્ર.) બહુ નાજુક વસ્તુ. **૦ ફોડવો** (રૂ. પ્ર.) પરબીડિયું ઉઘાડવું. (૨) છાની વાત જાહેર કરી દેવી. **૦ બીડવો** (રૂ. પ્ર.) પરબીડિયામાં પત્ર મૂકી બંધ કરવું. (૨) ટપાલ મોકલવી. **૦ મગ(-માં)ગવો** (રૂ. પ્ર.) ભલામણ-પત્ર કે ઓળખાણ-પત્ર માગવો. **૦ લખવો** (રૂ.પ્ર.) પત્ર લખવો. **૦ લાવવો** (રૂ.પ્ર.) ભલામણ લાવવી. (૨) દસ્તાવેજ માટે સરકારી કાગળ ખરીદવો. **-ળે ચડ(-ઢ)વું** (રૂ. પ્ર.) જાહેરમાં આવવું. (૨) બદનામી વહોરવી. (૩) મૃત્યુના સમાચાર આવવા ]

**કાગળ-કામ** ન. [જુઓ 'કાગળ' + 'કામ.'] કાગળ બનાવવાનું તેમજ કાગળનાં રમકડાં વગેરે બનાવવાનું કામ

**કાગળ-કૂટો** પું. [જુઓ 'કાગળ' + કૂટવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] કાગળ બનાવનાર કારીગર

**કાગળ-દાબણિયું** ન. [જુઓ 'કાગળ' + 'દાબવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર. + 'ઇયું' ત. પ્ર.] કાગળ ન ઊડી જાય એ માટે દબાવી રાખવાનું સાધન, 'પેપર-વેઇટ'

**કાગળ-પત્તર** પું. [જુઓ 'કાગળ' + સં. पत्र > પ્રા. पत्तर, ન.], **કાગળ-પત્ર** પું. [+ સં., ન.] ટપાલનો પત્ર-વ્યવહાર

**કાગળ-વા** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કાગળ' દ્વારા.] કાગળની જાડાઈ જેટલું પાતળું

**કાગળિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'કાગળિયું.'] અગત્યના કાગળો. (૨) બિનજરૂરી કાગળો

**કાગળિયું** ન. [જુઓ 'કાગળ' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કાગળનો નાનો ટુકડો. (૨) કામકાજનો અગત્યનો દસ્તાવેજ. (૩) નકામો કાગળ

**કાગળિયો** પું. [જુઓ 'કાગળિયું.'] જુઓ 'કાગળિયું.' (૨) કાગળ લઈ જનારો કાસદ

**કાગા-ચૂડો** પું. દયામણી સ્થિતિ

**કાગા-નિદ્રા** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાગ' + સં., વચ્ચે સ્વરભારનો 'આ'], **કાગા-નીંદર** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'નીંદર.'] કાગડાના

જેવી અડધી-પડધી આવતી ઊંઘની સ્થિતિ, ઝટ ઊડી જાય તેવી ઊંઘ

**કાગા-મૂંડો** પું. [જુઓ 'કાગ' + 'મૂંડો,' વચ્ચે સ્વરભારનો 'આ.'] (લા.) ખોટા ઢોંગ કરનારો માણસ

**કાગા-રોળ** પું., સ્ત્રી. [જુઓ 'કાગ' + 'રોળું' દ્વારા.] કાગડાના જેવો કલબલાટ, રડારોળ, શોર-બકોર. (૨) (લા.) મોટો અનર્થ, ભારે મુશ્કેલી. [૦ કરવી (રૂ. પ્ર.) નકામી ધાંધલ મચાવવી. (૨) ખોટો ધાંધલિયો દેખાવ કરવો]

**કાગિયો** પું. [જુઓ 'કાગ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કાગડાને ખવડાવવાનો શ્રાદ્ધનો લાડવો

**કાગોલિયું** ન. [જુઓ 'કાગ' + ગુ. 'ઓલ' (> અપ ઉલ્લ) + 'ઇયું' ત. પ્ર.] કાગડાનું બચ્ચું

**કાચ[1]** પું. [સં.] રેતી અને ખારવાળી માટીને અગ્નિથી ઓગાળી બનાવાતો પાસાદાર પારદર્શક તેમજ અપાર-દર્શક પદાર્થ. (૨) અરીસો, ચાટલું. (૩) દૂર જોવા માટે વપરાતું પારદર્શક સાધન, દકૂકાચ, 'લેન્સ.' (૪) ચશ્મું

**કાચ[2]** પું. [સં कच्छ > પ્રા. कच्छ] જુઓ 'કાછ.'

**કાચ[3]** પું. [અં. 'ગૅાજ'] વસ્ત્રમાં બોરિયાં(=બટન) વાસવા માટે કરવામાં આવતું તે તે છિદ્ર

**કાચ-એળિયો** (-ઍળિયો) પું. [સં.+જુઓ 'એળિયો.'] શુદ્ધ કરેલો એળિયો

**કાચ-કાગળ** પું. [સં. + જુઓ 'કાગળ.'] કાચની બારીક ભૂકી કરી ગૂંદર સાથે ભેળવીને કાગળ ઉપર ચોપડવાથી ઘસવા વગેરે માટે તૈયાર કરેલો કાગળ, કાચ પાયેલો કાગળ

**કાચકી[1]** સ્ત્રી. એક જાતની વનસ્પતિ, કાંકસી

**કાચકી[2]** સ્ત્રી. ગળાની બારી પાસે થતો એક રોગ. (૨) (લા.) સંકડામણ [દેશી રમત

**કાચકી-જળકૂંડું** ન. [+ જુઓ 'જળ' + કૂંડું.'] (લા.) એક

**કાચકું** ન. [જુઓ 'કાચકી.[1]'] કાચકીનું ફળ, કાંકચું

**કાચ-કૂંપી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'કૂંપી.'] કોઈ વસ્તુને અગ્નિમાં તપાવવા માટે વપરાતી કાચની શીશી, 'અગન-શીશી'

**કાચકો** પું. જુઓ 'કાચકું.'

**કાચ-ગૃહ** ન. [સં.,પું.,ન.] કાચની દીવાલોવાળું મકાન. (૨) કાચની દીવાલોવાળું ઘરું કે પેઢી

**કાચ-ગોલ** પું. [સં.] દક્-કાચ, 'લેન્સ.' [અમૃતફળ

**કાચ-ચીભડી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'ચીભડાં.'] (લા.) પેપૈયું,

**કાચડ** ન. [જુઓ 'કાચું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] કોલ્લાની આસપાસની સૂજી આવેલી કાચી જગ્યા

**કાચડો** પું. [જુઓ 'કાચું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કાચું તરબૂચ. (૨) રૂનું જીંડવું. (૩) (લા.) પતકાળા જેવું પેટ, કાત

**કાચ-તરંગ** (-તરઙ્ગ) ન. [સં.,પું.] જલતરંગના પ્રકારનું એક સંગીત-વાદ્ય

**કાચ-નલિ(-ળિ)કા, કાચ-નલી(-ળી)** સ્ત્રી. [સં.] કાચની નળી. (૨) કસ-નળી, 'ટેસ્ટ-ટ્યૂબ' [કચાશ

**કાચપ** (-પ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાચું' + 'પ' ત.પ્ર.] કાચાપણું,

**કાચબ** (-બ્ય) સ્ત્રી. બરડા વગેરેની ઉપર થતું અદીઠ ગૂમડું, પાઠું [રમત

**કાચબા-ફૂદડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાચબો' + 'ફૂદડી.'] એક જાતની

**કાચ-બિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [સં.,પું.] (લા.) આંખનો મોતિયો

**કાચબી[1]** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાચબો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કાચબાની માદા. (૨) (લા.) મેઘધનુષ. (૩) ધાતુનો રસ પાડવાનું નાનું બીબું

**કાચબી[2]** સ્ત્રી. એક જાતનો કાળજાનો પાક, કાળજાનો ગંડ. (૨) ગળાની બારીના સોજાનો રોગ, કાચકી. [૦ મારવી (રૂ.પ્ર.) અકળામણ કે મૂંઝવણ અનુભવવી]

**કાચબો** પું. [સં. कच्छप-क > પ્રા. कच्छवअ-] ઢાલવાળું ચોપગું જલચર-સ્થળચર પ્રાણી, કૂર્મ. (૨) (લા.) ધાતુનો રસ ઢાળવાનું બીબું કે બોડું. [-બાની આંખ (રૂ.પ્ર.) ઈર્ષ્યા-દૃષ્ટિ. (૨) ચપળ દૃષ્ટિ]

**કાચ-મણિ** પું. [સં.] એક જાતનો કાચના જેવો લાગતો પથ્થર, શિલા-સ્ફટિક

**કાચર** (-ર્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાચું' દ્વારા.] કાચો પદાર્થ. (૨) ગડગૂમડની આસપાસ બંધાતી માંસની કાચી ગાંઠ. (૩) કરચ, ટુકડી

**કાચર-કૂચર** વિ. [જુઓ 'કાચર' + 'કૂચો' દ્વારા.] કાચું કોરું, આચર-કૂચર. (૨) (લા.) ભાંગ્યું-તૂટ્યું. (૩) પરચૂરણ

**કાચ-રસ** પું. [સં.] કાચનો રસ. (૨) (લા.) આંખના ડોળામાંનો કાચના રસ જેવો પદાર્થ [કૂચો, કચૂમર

**કાચરિયું** ન. [જુઓ 'કાચર' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] કચરિયું,

**કાચરી** સ્ત્રી. [દે.પ્રા. कच्चरिआ] ફળની ચીરીઓ તેમજ ગુવાર વગેરેની શિંગોની સુકવણી કરી તળીને બનાવાતી ખાદ્ય વાની

**કાચરું[1]** ન. [જુઓ 'કાચરી.'] ફાડિયું, ચીરિયું

**કાચરું[2]** વિ. [જુઓ 'કાચું.'] બોખરું

**કાચરો** પું. આંબલીનો કાતરો

**કાચલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. ખોપરી, તાલકું. (૨) તાલકા-ટોપી, માથા ઉપર બરાબર બેસી રહે તેવી ટોપી. (૩) નાના મછવા માટે વપરાતું એક જાતનું હલેસું. (વહાણ.) (૪) ટોચકું

**કાચલ-પટ્ટું** વિ. વ્યભિચારી

**કાચ-લવણ** ન. [સં] કાચ બનાવવામાં વપરાતો એક ક્ષાર, બીડ-લવણ. (૨) કાચમાંથી થતું એક જાતનું મીઠું. (૩) સંચળ

**કાચલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાચલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કોઈ પણ ફળનું વાટકી જેવું નાનું કોટલું, નાનું કાચલું. (૨) નાળિયેરનું ભાંગેલું કોટલું. (૩) ઘંટણની ઢાંકણી. [૦ આપવી (રૂ.પ્ર.) ભીખ માગવા જેવી સ્થિતિ કરી નાખવી]

**કાચલું** ન. કોટલું. (૨) કોઈ પણ ભાંગેલા ફળનો અડધો કે એનાથી ઓછો છોડારૂપ ભાગ. (૩) નાળિયેરનું ગર વિનાનું અડધું કોટલું. [-લાં કૂટવાં (રૂ. પ્ર.) નકામી મહેનત કરવી]

**કાચ-વિદ્યુત** સ્ત્રી. [સં. + °વિદ્યુત્] કાચને રેશમ જેવા પદાર્થ સાથે ઘસવાથી ઉત્પન્ન થતી વીજળી

**કાચળો** પું. એક જાતનું દરિયાઈ પ્રાણી

**કાચં(-ચિં)ડો** (કાચ(-ચિ)ણ્ડો) પું. જુઓ 'કાકીડો.'

**કાચાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાચું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] કાચા-પણું, કચાશ

**કાચા-પાકું** જુઓ 'કાચું-પાકું.'

**કાચાશ્મ** પું. [સં. काच + अश्मा પું.] કાચિયો પથ્થર

**કાચિત** વિ. [સં.] કાચનો ઢોળ ચડાવ્યો હોય તેવું

**કાચિયું** વિ. [સં. काच + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કાચને લગતું. (૨) કાચમાંથી બનતું. (૩) કાચ જેવું

**કાચિંડો** (કાચિણ્ડો), **કાચીંડો** જુઓ 'કાકીડો.'

**કાચું** વિ. [હિં. કચ્ચા] પાકેલ નહિ તેવું, અપક્વ. (૨) ગુણધર્મ વગેરેમાં પૂર્ણતાએ ન પહોંચેલું, 'રફ'. (૩) અ-કુશળ, અણઘડ. (૪) આશરે હોય તેવું, અંદાજી, અડસટ્ટા-વાળું. (૫) નિશ્ચિત ન થયું હોય તેવું. (૬) (રંગ વગેરે) ઊપટી જાય તેવું. (૭) કામચલાઉ, કુદરતી સ્થિતિમાંનું, હજી જેના ઉપર સંસ્કાર નથી થયા તેવું, 'રૉ.' (૮) ચાલુ માન્ય તોલથી ઓછા તોલવાળું. (૯) શિખાઉ. [-ચા કાનનું (રૂ. પ્ર.) બીજાની ચડામણીએ મત બાંધી બેસનારું. -ચા કામનો કેદી (રૂ. પ્ર.) જેનો હજી મુકદ્દમો ચાલતો હોય તેવો આરોપી કેદી, 'અન્ડર-ટ્રાયલ પ્રિઝનર'. -ચા ગાઉ (રૂ. પ્ર.) પૂરા અંતરમાં થોડું ઓછું રહ્યું હોય તેવા ગાઉ. -ચી કેદ (રૂ. પ્ર.) ચાલતા મુકદ્દમાએ અટકાયતમાં રાખવાની સ્થિતિ. -ચી કોડીનું (રૂ. પ્ર.) કિંમત વિનાનું. -ચી ખાતાવહી (રૂ. પ્ર.) ઉપર ટપકે રાખેલી નોંધ (નામાની). -ચી જપતી (રૂ.પ્ર.) પાકી જપતી કરતાં પહેલાં માલને કબજે રાખવો એ. -ચી જમાબંદી (-બન્દી) (રૂ. પ્ર.) અડસટ્ટેથી કરેલી આંકણી, ઉત્પન્ન થવાની ઊપજનો અડ-સટ્ટો. -ચી જેલ (રૂ. પ્ર.) મુકદ્દમો નથી ચાલ્યો એ પહેલાં જેલમાં રાખવાનું સ્થાન, 'લૉકઅપ.' -ચી ધાતુ (રૂ. પ્ર.) ધાતુનું માટી વગેરેની સાથે ભળેલું સ્વરૂપ (જે શુદ્ધ કરાયા પછી 'પાકી ધાતુ' બને.) -ચી નોંધ (-નોંધ્ય) (રૂ. પ્ર.) ઉપર-ટપકે લખી રાખેલું નામું. (૨) ખરડો. (૩) પાકું ન કરેલું ટપકાવેલું લખાણ. -ચી બુદ્ધી (રૂ. પ્ર.) અણ-સમજુ. (૨) બોઘડ, મૂર્ખ. (૩) ભોળિયું, ઓલિયું. -ચી બુદ્ધિ, ચી મત (-ત્ય) (રૂ.પ્ર.) અપરિપક્વ સમઝણ. (૨) છોકર-મત, બાળક જેવી હઠ. -ચી મુદત (રૂ. પ્ર.) પાકયા વગરની મુદત, અધ્ધર રાખેલી મુદત. -ચી વય (રૂ.પ્ર.) સગીર અવસ્થા. ૦ કચિયારું (રૂ. પ્ર.) નાનાં નાનાં બાળક હોય તેવું. ૦કઢાવવું (રૂ. પ્ર.) દેવાળું કઢાવવું. (૨) ભોપાળું નીકળે એમ કરવું. ૦કપાવું (રૂ.પ્ર.) અણઘટતું બોલાઈ જવું. (૨) ખાનગી વાત બહાર પડવી. ૦ કાપવું (રૂ.પ્ર.) અણ-ઘટતું બોલવું. (૨) ખાનગી વાત બહાર પાડવી. ૦ કામ (રૂ. પ્ર.) અધૂરું કામ. (૨) તકલાદી કામ. ૦ કુંવારું (રૂ. પ્ર.) નાની ઉંમરનું, નહિ પરણેલું. ૦ કોરું (રૂ. પ્ર.) ઠૂંગો, નાસ્તો. ૦ કોરું ખાવું (રૂ.પ્ર.) ભીડ ભોગવવી. (૨) પેટમાં દુખવું. ૦ નચ (રૂ. પ્ર.) તદ્દન અપક્વ. ૦ પડવું (રૂ. પ્ર.) દેવાળું કાઢવું. ૦ પ્લાસ્ટર (રૂ. પ્ર.) મગિયા ચૂનાની ગાર. ૦ હૈયું (રૂ. પ્ર.) હિંમત વગરનું. (૨) દયાની લાગણીવાળું. -ચો કબીલો (રૂ. પ્ર.) નાનાં નાનાં છોકરાં-વાળું કુટુંબ. -ચો કાન (રૂ. પ્ર.) ભોળો માણસ. -ચો કૂચો (રૂ. પ્ર.) કાયર. (૨) નકામી વસ્તુ. (૩) છેવટનો બાકીનો ભાગ. -ચો ખરડો (રૂ. પ્ર.) મુસદ્દો. -ચો ઘડો (રૂ. પ્ર.) મેળ વિનાની વાત. -ચો તાંતણો (રૂ. પ્ર.) વશ-વર્તન. -ચો તોલ (રૂ. પ્ર.) ચાલુ તોલમાપથી ઓછો તે તે તોલ. -ચો દસ્તાવેજ (રૂ. પ્ર.) અધૂરો અને સાદા કાગળ ઉપર લખેલો કરાર. -ચો પાયો (રૂ. પ્ર.) અધ્ધ-રિયું. -ચો પારો (રૂ. પ્ર.) પચી ન શકે તેવી ચીજ. -ચો બાવળો (રૂ. પ્ર.) ઝાંખો લાલ અને ધોળા રંગનો ઘોડો. -ચો મીઠો (રૂ. પ્ર.) કેરીની એક જાત. -ચો રંગ (-રઙ્ગ) (રૂ. પ્ર.) ઊડી જાય–ન ચોટે તેવો રંગ. -ચો રોજમેળ (રૂ. પ્ર.) હિસાબની કાચી નોંધ. -ચો વીઘો (રૂ. પ્ર.) વીઘાના પૂરા માપનું ન હોય તેવું માપ]

**કાચું-પાકું** વિ. [જુઓ 'કાચું' + 'પાકું.'] નહિ સાવ કાચું —નહિ તદ્દન પાકું, અધપક

**કાચું-પોચું** વિ. [જુઓ 'કાચું' + 'પોચું.'] (લા.) આવડત વગરનું, અ-કુશળ. (૨) અનુભવ વિનાનું (૩) નબળું (૪) ડરપોક, બીકણ

**કાછ(-ચ²)** પું. [સં. कक्ष > પ્રા. कच्छ] કચ્છો, લંગોટ. (૨) [(લા.) બ્રહ્મચર્ય

**કાછઈ** (કાછિ) સ્ત્રી. [સં. कच्छ દ્વારા] જુઓ 'કાછલી.'

**કાછડ** વિ. [જુઓ 'કાછ' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) (તિરસ્કારમાં) બ્રાહ્મણ-વાણિયા

**કાછડિયો** પું. [જુઓ 'કાછડ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ કાછડ.' (૨) (લા.) ઢીલો પોચો માણસ

**કાછડી** સ્ત્રી. [સં. कक्षा > પ્રા. कच्छा + ગુ. 'ડ' + 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ધોતિયું કે સાડલાની બે પગ વચ્ચેથી લાંગ કાઢી કેડના પાછલા ભાગમાં ખોસવામાં આવે તે. (૨) ફાળિયું, પંચિયું. [૦ છૂટી જવી (રૂ. પ્ર.) ભય પામવું. ૦ છૂટું, ૦ છૂટું (રૂ. પ્ર.) વ્યભિચારી. ૦ દાસ (રૂ. પ્ર.) (તિરસ્કારમાં) બ્રાહ્મણ-વાણિયા]

**કાછડો** પું. [સં. कक्ष > પ્રા. कच्छ + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (ખાસ કરીને) સ્ત્રીઓ સાડીની લાંગ વાળે છે એ. [૦ મારવો, ૦વાળવો (રૂ. પ્ર.) કછોટાની રીતે સાડી પહેરવી. ૦ મારીને, ૦ વાળીને (રૂ. પ્ર.) કમર કસીને, મહેનતપૂર્વક]

**કાછણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'કાછિયણ.'

**કાછર** ન. એક જાતનું

**કાછની** સ્ત્રી. [વ્રજ.] જુઓ 'કછની.'

**કાછલી¹** સ્ત્રી. [સં. कच्छ + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નદીના ભાઠાની ખેડેલી જમીન

**કાછલી²** જુઓ 'કાચલી.'

**કાછલું** જુઓ 'કાચલું.'

**કાછવું** સ. ક્રિ. [સં. कक्ष- > પ્રા. कच्छ, ના. ધા.] કચ્છો વાળવો. (૨) (લા.) બ્રહ્મચર્ય પાળવું. (૩) મલાઈ કાઢી લેવી

**કાછિય(-યે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાછિયો' + ગુ. 'અ(-એ)-ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કાછિયાની સ્ત્રી

**કાછિયા-વાડ(-ડ્ય)** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાછિયો' + 'વાડ.²'] કાછિયા [લોકોનો લત્તો

**કાછિયેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'કાછિયણ.'

**કાછિયો** પું. [સં. काच्छिकक- > પ્રા. कच्छियअ-], કાછી પું.

[સં. काच्छिक- > પ્રા. कच्छिअ-] (પાણીવાળા પ્રદેશમાં વાવેલી શાકભાજી મેળવી) શાકનો વેપાર કરનાર, અકાલી. (૨) ગુજરાતમાં એ ધંધો કરનારી જ્ઞાતિનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**કાછોટી** જુઓ 'કછોટી.'

**કાછોટો** જુઓ 'કછોટો.'

**કાજ**[1] ન. [સં. कार्य > પ્રા. कज्ज] કાર્ય, કામ (મુખ્યત્વે 'કામ-કાજ' એવો જોડિયો પ્રયોગ)

**કાજ**[2] (-જ્ય), [જુઓ 'કાજ[1]' + જૂ. ગુ. 'ઇ' ત્રી. વિ., પ્ર. લાગ્યા પછી યશ્રુતિ] માટે, વાસ્તે, સારુ, ખાતર

**કાજ-કરું** વિ. [જુઓ 'કાજ[1]' + 'કરવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર. કામ કર્યા કરનારું. (૨) આજ્ઞાંકિત. (૩) સગપણ કે લગ્નની ગોઠવણ કરનાર. (૪) દલાલ

**કાજ-કારે** વિ. [જુઓ 'કાજ[1]' + સં. °कार] કામ કરનારું. (૨) (લા.) બુદ્ધિમાન, કાબેલ, હોશિયાર

**કાજ-ગરું** વિ. [જુઓ 'કાજ[1]' + ફા. પ્રત્યય + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'કાજ-કરું.' (૨) (લા.) જુવાનજોધ. (૪) વહાલું. (૫) ન. જુવાન જોધ કે વહાલાનું મરણ. (સુ.)

**કાજ-વાળી** સ્ત્રી. લગ્ન સંબંધી સાટાં કરનારી સ્ત્રી

**કાજલું** વિ. કચરાવાળું, બગડેલું, ખરાબ

**કાજળ** ન. [સં. कज्जल] મેશ. (૨) આંખમાં આંજવાની મેશની લૂગદી, આંજણ. [૦ ની કોટડી (રૂ.પ્ર.) લાંછન લગાડે તેવું ઠેકાણું]

**કાજળ-કંકુ** ન., બ. વ. [+ જુઓ 'કંકુ.'] સોહાગણ સ્ત્રીના શણગારની એ વસ્તુ

**કાજળ-રાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાજળ' + 'રાણી.'] (લા.) શ્રાવણ વદિ ત્રીજ, કાજળી-ત્રીજ. (સંજ્ઞા.)

**કાજળ-લટોરી** સ્ત્રી. એક જાતનું પક્ષી

**કાજળાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'કાજળ,' ના. ધા.] મેશ વળવી. (૨) રાખથી છવાતાં ઓલવાઈ જવું. (૩) કાળું થવું. કજળાવું[2] ભાવે., ક્રિ. કજળાવવું[2] પ્રે., સ. ક્રિ.

**કાજળિયું** ન. [જુઓ 'કાજળ' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કાજળ, આંજણ

**કાજળિયો** પું. [જુઓ 'કાજળિયું.'] (લા.) કૂંજો, ચંબુ. (૨) ખોવાયેલી વસ્તુ શોધી આપવા કે બનેલો બનાવ જણાવવા બીજા માણસને બેસાડી તેલ કે શાહીના ટીપામાં બનેલ બનાવની વિગત બતાવનાર નજૂમી

**કાજળી** સ્ત્રી. [સં. कज्जलिका > પ્રા. कज्जलिआ] દેવતાના અંગારા ઉપર બંધાયેલું રાખનું પડ. (૨) મકદું બળી ગયા પછી નહિ બળેલા ભાગનું કાળું કોકડું. (૩) મેશ પાડવાનું કોડિયું. (૪) ખોવાયેલી વસ્તુ કે બનેલો બનાવ જાણવાની એક રીત (જુઓ 'કાજળિયો.')

**કાજળી-ગોકરણ** ન. એક જાતનો છોડ

**કાજળી-ત્રીજ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાજળી' + 'ત્રીજ.'] જુઓ 'કાજળ-રાણી.'

**કાજળો** પું. [સં. कज्जलक -> પ્રા. कज्जलअ-] આંખની અંદરનો કાળો ભાગ

**કાજા** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાજ;' ગુ. માં ઊભો થયેલો શબ્દ.] કાર્ય-પદ્ધતિ, કામની રીત

**કાજા-ગરું** વિ. [જુઓ 'કાજા' + ફા. પ્રત્યય + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કામગરું, સતત કામ કરનારું. (૨) ફાયદાકારક

**કાજી(-ઝી)** પું. [અર. કા-ઝી] કુરાનના ફરમાન પ્રમાણે ઇન્સાફ કરનાર અધિકારી, ઇસ્લામી ન્યાયાધીશ. (૨) મુસ્લિમ રાજ્ય-કાલથી હિંદુ મુસ્લિમોમાં ઊતરી આવેલી એક અટક. [૦ ની કૂતરી (રૂ. પ્ર.) અમલદાર અથવા મોટા માણસની મોટી ગણાતી તુચ્છ વસ્તુ. ૦ નું પ્યાદું (રૂ. પ્ર.) અદાલતનો પટાવાળો. (૨) કુદરતી હાજત. ૦ બનવું (રૂ. પ્ર.) દોષ જોવા. ૦ વિના હલાલ ન થવું (રૂ. પ્ર.) જેનું કામ જે હોય તે જ તેનું કામ કરે. (૨) માણસ તીર્થે જ મુંડાય]



**કાજી(-ઝી)-જી** પુ., બ. વ. [+ ગુ. 'જી' માનાર્થે] માનવંત કાજી

**કાજુ**[1] વિ. [સં. कार्यक- > પ્રા. कज्जअ-] કામ કરનારું. (૨) વિનયી. (૩) વેવલું. (૪) સારું, સુંદર, ખાસું

**કાજુ**[2] ન. [પોર્ચુ.] એક જાતનો સૂકો મેવો

**કાજુ-કળિયા** પું., બ. વ. [જુઓ 'કાજુ[2]' + 'કળી' દ્વારા.] ફોલેલાં કાજુ. (૨) ખાંડ ચડાવેલાં કાજુ, સાકરિયાં કાજુ

**કાજુ-કળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાજુ[2]' + 'કળી.'] કાજુની આગળનું બીજ કે કોટો

**કાજુ ગોવાઈ** ન., બ. વ. [જુઓ 'કાજુ[2]' અને 'ગોવાઈ' વિ.] ગોવા બાજુ થતાં કાજુ

**કાજુડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાજુ[2]' + ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કાજુનું ઝાડ

**કાજૂપુટ** સ્ત્રી. એક જાતની વનસ્પતિ

**કાજૂપુટી તેલ** ન. [જુઓ 'કાજૂપુટ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર. અને 'તેલ.'] કાજૂપુટ નામની વનસ્પતિનાં બિયાંમાંથી કાઢેલું તેલ

**કાજુ માલવણ** ન., બ. વ. [જુઓ 'કાજુ[2]' અને 'માલવણ' (માળવાને લગતું).] કાજુની એક જાત

**કાજે** ના. યો. [જુઓ 'કાજ[1]' + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] માટે, વાસ્તે, સારુ, ખાતર

**કાજો** પું. [દે.પ્રા. कज्जव-] કચરાનો સમૂહ, કચરો-પૂંજો

**કાઝગી** સ્ત્રી. [મરા. કાઝગી] ઘોડાની લગામ, રેન, કાઝા

**કાઝરી** સ્ત્રી. એક વનસ્પતિ

**કાઝા** સ્ત્રી. જુઓ 'કાઝગી.'

**કાઝા-દાર** વિ. [જુઓ 'કાઝા' + ફા. પ્રત્યય.] લગામવાળું, ઘોડાવાળું. (૨) પું. ઘોડાવાળો

**કાઝિફ** વિ. [અર.] ખોટું તહોમત મૂકનાર

**કાઝિબ** વિ. [અર.] ખોટું અસત્ય. (૨) ખોટું બોલનાર

**કાઝી** જુઓ 'કાજી.'

**કાટ**[1] પું. [દે.પ્રા. किट्ट ના 'કાટ' અને 'કિટોડો' બંને અર્થ] ભીનારાના સંપર્કે કેટલીક ધાતુ ઉપર પેદા થતો રાતો નારંગી કે લીલો પોપડો. [૦ ઉતારવો, ૦ કાઢવો (રૂ.પ્ર.) નડતર દૂર કરવી. (૨) મારી નાખવું. (૩) પતાવટ કરવી. ૦ ખાવો, ૦ ચડ(-ઢ)વો, ૦ વળવો (રૂ.પ્ર.) કટાવું. (૨) નકામું પડી રહેવું. (૩) બગડી જવું]

**કાટ**[2] પું. [સં. काष्ठ > પ્રા. कट्ठ ન.] લાકડાં-ઇમારતી લાકડાં વગેરેનો ભંગાર (મોટે ભાગે સમાસના પૂર્વ પદ તરીકે વપરાય છે.) [૦ નખ(-નાં)ખવો (રૂ.પ્ર.) મકાનના છાપરા ઉપર વરણ વગેરે જડવું]

**કાટ**[3] પું [જુઓ 'કાટવું.'] દાવો કાપવા સામે મંડાતો દાવો

**કાટ**[4] (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાટવું.'] ગંજીફામાં અમુક ભાત ન હોવી-કાપતું હોવું એ

**કાટ**[5] વિ. ઉચ્ચું, ખટપટી. [-ટે કાટ (રૂ.પ્ર.) સરખે સરખા

લુચ્ચા]          [હઠ, નામુક્કર જવું એ

**કાટ-કબૂલ** પું. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'કબૂલ.'] કબૂલ ન કરવાની

**કાટકવું** અ.ક્રિ. ત્રાટકવું, હલ્લો કરવો, તૂટી પડવું

**કાટ-કસર** સ્ત્રી. [સં. कर्त->પ્રા. कट्ट 'કાપવું' + જુઓ 'કસર.'] કરકસર, કાપકૂપ

**કાટકા** પું., બ.વ. [જુઓ 'કાટકો.'] મોટા અવાજ. (૨) (લા.) તકરારમાં બે હાથનાં આંગળાં એકબીજામાં ભરાવી ગાળ દેવી એ. (૩) અબોલા          [લાકડાનું કામ

**કાટ-કામ** ન. [જુઓ 'કાટ²' + 'કામ.'] લાકડ-કામ, ઇમારતી

**કાટ-કૂટ** (કાટ્ય-કૂટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાટવું' + 'કૂટવું.'] કાપ-કૂપ. (૨) ભાંગ્યો તૂટ્યો સામાન. (૩) કટકાં-બટકાં

**કાટકો** પું. [રવા.] વાદળાંમાં થતો મોટો કડાકો

**કાટ-કોણ** પું. [જુઓ 'કાટવું' + સં.], **કાટ-ખૂણ** પું. [જુઓ 'કાટ-ખૂણો.'] નેવું અંશનો ખૂણો, 'રાઇટ ઍંગલ'

**કાટખૂણ ચોખૂણ** પું. [જુઓ 'કાટખૂણ' + 'ચો-ખૂણ.'] ચારે ખૂણા નેવુ અંશના હોય તેવો ચોરસ કે લંબચોરસ આકૃતિ, ચતુષ્કોણ. (ગ.)

**કાટખૂણ ત્રિકોણ** પું. [જુઓ 'કાટખૂણ' + 'ત્રિકોણ.'] જેનો ત્રણમાંનો એક ખૂણો નેવું અંશનો હોય તેવો ત્રિકોણ, 'રાઇટ ઍંગલ ટ્રાઇ-ઍંગલ.' (ગ.)

**કાટખૂણિયું** ન. [જુઓ 'કાટ-ખૂણો' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] કાટખૂણો દોરવાનું સાધન

**કાટખૂણિયો કૌંસ** પું. [જુઓ 'કાટ-ખૂણિયું' + 'કૌંસ.'] ઉપર નીચેના ખૂણા કાટખૂણે હોય તેવો કૌંસ [ ]

**કાટ-ખૂણો** પું. [જુઓ 'કાટવું.' + 'ખૂણો.'] નેવું અંશનો ખૂણો. (ગ.) (૨) સુતાર કડિયાનું કાટખૂણો માપવાનું સાધન

**કાટ-ચોખૂણ** પું. [જુઓ 'કાટવું' + 'ચોખૂણ.'] ચાર કાટ-ખૂણાવાળી ચોરસ કે લંબચોરસ આકૃતિ, ચતુષ્કોણ

**કાટ-છાંટ** (કાટ્ય-છાંટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાટવું' + 'છાંટવું.²'] કાપ-કૂપ. (૨) (લા.) સુધારો-વધારો (લેખનમાં)

**કાટ-ત્રિકોણ** જુઓ 'કાટ-ખૂણ ત્રિકોણ.' (ગ.)

**કાટ-પગલું** ન. [જુઓ 'કાટવું' + 'પગલું.'] લેખનમાં લીટીમાં ઉમેરણ કરવાનું સૂચવતું કાકપદ, હંસપદ

**કાટપીટિયા-વાડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાટ-પીટિયો' + 'વાડ.²'] ઇમારતી લાકડા વેચનારાઓનો લત્તો

**કાટ-પીટિયો** પું. [સં. काष्ठ-पीठिक-> પ્રા. कट्ट-पीठिअ-] ઇમારતી લાકડાંનો વેપારી

**કાટ-ફળ** જુઓ 'કાયફળ.'

**કાટ-બંધન** (-બન્ધન) ન. [જુઓ 'કાટ²' + સં.] હાથી બાંધવાનો લાકડાનો ખીલો

**કાટ-માળ** પું. [જુઓ 'કાટ²' + 'માળ.¹'] મકાનના માળ તૂટી પડતાં કે તોડી નાખતાં નીકળેલો ઇમારતી લાકડાં રોડાં વગેરે નકામો ભંગાર

**કાટરડો** પું. [જુઓ 'કાટ¹' + ગુ. 'ર' + 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] કટાઈને અથવા બીજી રીતે બગડીને ખરાબ થઈ ગયેલો માલ. (૨) પ્રવાહી વસ્તુનો ઠરેલો કચરો, કિરોડો

**કાટ(-ટે)લ** (કાટ્યલ) વિ. [જુઓ 'કાટવું' + ગુ. 'એલ' બી-ભૂ.કૃ. (સૌ.)] (લા.) છેતરાય નહિ તેવું

**કાટલાં-દાસ** પું. [જુઓ 'કાટલું' બ.વ. + સં.] (લા.) દખલગીરી કરી ઓછું આપનાર કે નુકસાન કરનાર માણસ

**કાટલિયો** પું. [જુઓ 'કાટલું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અગિયારમું-બારમું સરાવનાર બ્રાહ્મણ (એમાં પિંડ કાપવાના હોય છે તેથી), કાયટિયો, કાટ્ટી. (૨) વિ., પું. (લા.) લુચ્ચો, ગઠિયો, પાકેલ

**કાટલું** ન. અમુક નક્કી કરેલા વજનનું તોળવાનું તે તે સાધન, તોલું, વજનિયું. (૨) સુવાવડમાં ખાતાં સ્ત્રીઓને શક્તિ મળે એ માટેનું વસાણું. (૩) અગિયારમા-બારમાની શ્રાદ્ધ ક્રિયા, કાયટું. [**-લાં કૂટવાં** (રૂ.પ્ર.) વ્યર્થ પ્રયાસ કરવો. **-લાં કૂવામાં ના(-નાં)ખવાં** (રૂ.પ્ર.) ગઈ ગુજરી વાત ભૂલી જવી. **-લાં સાંખવાં** (રૂ.પ્ર.) જોખ મેળવી જોવો. (૨) વ્યભિચાર કરવો. **૦ કરવું** (રૂ.પ્ર.) કાપકૂપ કરવી, ઓછું કરવું. (૨) નુકસાન કરવું. **૦ કરી ના(-નાં)ખવું**, **૦ કાઢવું** (રૂ.પ્ર.) મારી નાખવું. **છાપેલ(-લું) કાટલું** (રૂ.પ્ર.) કુખ્યાત માણસ]          [લક્કડ-કામ, માળણ

**કાટ-વર(-ળ)ણ** ન. [જુઓ 'કાટ²' + 'વર(-ળ)ણ.'] ઇમારતી

**કાટવાળો** પું. જુઓ 'કાટ-માળ.'

**કાટવું¹** સ.ક્રિ. [સં. कर्त-> પ્રા. कट्ट, હિં. 'काटना.' ગુ. માં રૂઢ નથી.] કાપવું. (૨) કાતરવું. (૩) (લા.) અ.ક્રિ. ચિડાવું, ગુસ્સે થવું          [રતાશ-પડતું

**કાટવું²** વિ. [જુઓ 'કાટ.¹'] કટાયેલા પ્રકારના રંગવાળું,

**કાટવો¹** પું. એક વનસ્પતિ

**કાટવો²** પું. સોગ ખતાવવા પહેરાતો કાળો પોશાક

**કાટસર્પિલ** પું. કોઈ ગતિમાન પદાર્થથી અમુક સ્થિર બિંદુ સુધીનું જે અંતર હોય તે અંતરના ઘનના વ્યસ્ત પ્રમાણમાં આવેલા બળને અધીન જે તે પદાર્થ ફરતો હોય તો એ પદાર્થનો માર્ગ

**કાટાકાટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાટવું',-દ્વિર્ભાવ.] કાપાકાપી, કતલ. (૨) (લા.) અદાવત, અંટસ

**કાટિયા-વરણ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાટવું' દ્વારા + 'વરણ.¹'] લડાયક તેમજ નીડર અને શૂરાતની લોકોની જાત, 'મિલિટરી રેઇસ'

**કાટિયું** ન. ભીંડી કે સીંદરીની દોરી, વાણ. (૨) શબને લઈ જવા માટેનાં કપડાં વળી-વાંસડા સૂતર વગેરે સામાન

**કાટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાટ²' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઇમારતી લાકડું. (૨) ઘોરિયો સાફ કરવાનું સાધન

**કાટુડી** સ્ત્રી. બકરી

**કાટેલ** જુઓ 'કાટલ.'          [કટાયેલું

**કાટેલું** વિ. [જુઓ 'કાટ¹' ના.ધા. + ગુ. 'એલું' બી. ભૂ.કૃ.]

**કાટે-સર** (કાટ્યે-સર) પું., બ.વ. પત્તાં રમતાં પહેલી જે ભાત કપાય તે પરથી સર પડે એવી સર-બાજી

**કાટોડો** પું. [જુઓ 'કાટ¹' + ગુ. 'ઓડું' ત. પ્ર.] કાટનો પોપડો. (૨) કાચી ધાતુ કે ઈંટ વગેરે પાકી જતાં પાછળ વધતા નિરુપયોગી ગઠ્ઠા વગેરે

**કાટ્ટી** પું. જુઓ 'કાટલિયો.'

**કાઠ¹** ન. [સં. काष्ठ > પ્રા. कट्ठ] કાષ્ઠ, લાકડું. (૨) કાઠડો. (૩) હેડ-બેડીનું ચોકઠું. [**૦ નો ઘોડો** (રૂ. પ્ર.) લંગડા માણસને ટેકો દઈ ચાલવાની લાકડી. (૨) નનામી, ઠાઠડી]

**કાઠ²** (-ઠ્ય) સ્ત્રી. [જુએ 'કાઠી.¹'] લાકડાનો ટુકડો. [૦ ભરવી (રૂ.પ્ર.) હળના તુંગાથી બળદ કેટલા દૂર રાખવા એ દોરીથી માપીને સગન જડવું]

**કાઠક** ન. [સં.] વેદની કઠ શાખાનું અધ્યયન કરનારના આમ્નાયનો સમૂહ. (સંજ્ઞા.) (૨) શુક્લ યજુર્વેદની એ નામની શાખા. (સંજ્ઞા.) (૩) કઠોપનિષદ. (સંજ્ઞા.)

**કાઠ-કટાવ્વલ** પું. એક રમત

**કાઠ-કબાડ** પું. [જુએ 'કાઠ' + 'કબાડ.'] ભાંગેલા સર-પણનો અવ્યવસ્થિત ઢગલો. (૨) (લા.) સૂકી અને કઠણ રોટલી

**કાઠકો** પું. [જુએ 'કાઠ' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે + 'ઓ' ત. પ્ર.] [(લા.) ગધેડા જેવો મૂર્ખ

**કાઠકોપનિષદ** ન. [સં. काठक + उपनिषद् સ્ત્રી.] કઠોપનિષદ. (સંજ્ઞા.)

**કાઠ-ગઢ** પું. [જુએ 'કાઠ' + 'ગઢ.'] લાકડાની દીવાલવાળો [કિલ્લો

**કાઠ-ચીભડ(-ડું)** ન., -ડો પું. [જુએ 'કાઠ¹' + 'ચીભડું.'] પોપૈયું

**કાઠડી** સ્ત્રી. [જુએ 'કાઠડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઘોડા ઊંટ વગેરેની પીઠ ઉપર રાખવાની લાકડાની માંડણી, ઓગીર, નાનો કાઠડો

**કાઠડું** ન., -ડો પું. [જુએ 'કાઠ' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] લાકડાનું વાસણ. (૨) ઊંટ વગેરેની પીઠ ઉપરની લાકડાની માંડણી, કાઠડી

**કાઠલો** જુએ 'કાંઠલો.'

**કાઠા-ખાખરી** સ્ત્રી. ગાય ભેંસના આંચળમાં થતો એક રોગ

**કાઠા** પું., બ. વ. ઘઉંની એક જાત (લાલાશ પડતા)

**કાઠા-ડળી** સ્ત્રી. [જુએ 'કાઠું' + 'ડળી.'] કાઠડા ઉપર નાખવાની ધાબળી કે ગોદડી

**કાઠા-વાજિયા** પું., બ. વ. [જુએ 'કાઠા' + 'વાજિયા.'] કાઠા અને વાજિયા એવી ઘઉંની બે જાત. [૦ કરવા (રૂ. પ્ર.) ભેળસેળ કરવી. (૨) સખત મહેનત કરવી.] (૨) (લા.) ભાંજફડ, તકરાર [કઠણ ડાંખળીઓ

**કાઠાં** ન., બ.વ. [જુએ 'કાઠું.²'] છોડનાં ડાંઠાં, છોડની

**કાઠિન્ય** ન. [સં.] કઠણપણું, કઠિન-તા

**કાઠિયાણી** સ્ત્રી. [જુએ 'કાઠી²' + ગુ. 'આણી' સ્ત્રીપ્રત્યય.] સૌરાષ્ટ્રની એક કાઠિયાવરણ ગરાસિયા કાઠી કોમની સ્ત્રી

**કાઠિયાવાડ** સી., પું. [જુએ 'કાઠી²' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર. + 'વાડ.²'] સૌરાષ્ટ્રનું અંગ્રેજી સલ્તનતના યુગનું નામ.(સંજ્ઞા.)

**કાઠિયાવાડણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુએ 'કાઠિયાવાડી' + ગુ. 'અણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કાઠિયાવાડની વતની સ્ત્રી

**કાઠિયાવાડી** વિ. [જુએ 'કાઠિયાવાડ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કાઠિયાવાડને લગતું, કાઠિયાવાડ સંબંધી. (૨) કાઠિયાવાડનું વતની. (૩) સ્ત્રી. કાઠિયાવાડની બોલી, સૌરાષ્ટ્રી બોલી. (સંજ્ઞા.) [૦ કચૂંબર (રૂ.પ્ર.) ટૂંકી વાર્તાઓ]

**કાઠિયું** ન. [સં. काष्ठिक-क- > પ્રા. कट्ठिअअ] ગાડાં રથ વગેરેમાં તરેલાં નીચેનું લાકડું

**કાઠિયો** પું. [જુએ 'કાઠિયું.'] ગાડાનું કે રથનું ખોખું

**કાઠી¹** સ્ત્રી. [સં. काष्ठिका > પ્રા. कट्ठिआ] લાકડાનો દંડ, લાકડી, લાઠી. (૨) ધ્વજ-દંડ. (૩) નદીમાં હોડી હંકારવા કામ લાગતો વાંસ. (૪) ઘોડા ઊંટ વગેરે ઉપરની લાકડાની માંડણી. (૫) બળતણ, ઈંધણાં. (૬) વીઘાના ૪૦૦ મા ભાગનું એક માપ. (૭) શરીરનો બાંધો, કાઠું

**કાઠી²** પું. સૌરાષ્ટ્રમાં મધ્યકાલમાં આવી વસેલી એક કાઠિયાવરણ કોમ અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**કાઠી-કાલ(-ળ)** પું. [જુએ 'કાઠી²' + સં.] સૌરાષ્ટ્રના ઇતિહાસનો મધ્યકાલ (જે વખતે કાઠી કોમનું વર્ચસ હતું.)

**કાઠી-ગોર** (-ગોર) પું. [જુએ 'કાઠી²' + 'ગોર.'] સૌરાષ્ટ્રની કાઠી પ્રજાનો પુરોહિત બ્રાહ્મણ શુક્લ

**કાઠી-જાયો** પું. [જુએ 'કાઠી²' + 'જાયો.'] કાઠી પ્રજાનું પુરુષ-સંતાન [પછી ડાંખળાંનો રહેલો ભાગ

**કાઠુ** ન. [સં. काष्ठक- > પ્રા. कट्ठअ-] કઠોળને ઝૂડી લીધા

**કાઠું¹** ન. [સં. काष्ठक- > પ્રા. कट्ठअ] ઘોડા ઊંટ વગેરેની પીઠ ઉપર મૂકવામાં આવતી લાકડાની માંડણી. (૨) (લા.) કોર ચડાવવી પડે તેવું સાડલાનું પોત. (૩) શરીરનો બાંધો, કાઠી. (૪) ઢોલ ઢક વગેરેનું ખોખું. (૫) ચાળણો, હવારો. (૬) કલમ કે લેખણ કરવા માટેની બરુની છડી. [૦ કરવું, ૦ કાઢવું, ૦ ઘાલવું (રૂ. પ્ર.) શરીરની ઊંચાઈ લેવી, ઊંચા વધવું]

**કાઠું²** વિ. [સં. कष्ट-कृत् > પ્રા. कट्ठअ-] કષ્ટ કરનારું, આકરું. (૨) (લા.) કઠોર, દયાહીન. (૩) કંજૂસ, કૃપણ. (૪) ખરાબ, લુચ્ચું

**કાઠે-વાલિયાં** ન., બ. વ. વેશ્યા

**કાઠર** જુએ 'કેડર.'

**કાડી** સ્ત્રી. ઘાસની સળી

**કાડી-કરૂપટ** ન. કચરો માટી વગેરે કસ્તર

**કાડી-ખાર** પું. [અસ્પષ્ટ + જુએ 'ખાર.'] રૂપાના મિશ્રણવાળો ખાર, 'સિલ્વર નાઇટ્રેઇટ'

**કાઢુ** ન. સ્મશાન. (૨) જંગલ, ઝાડી

**કાઢ-ઘાલ** (કાઢ્ય-ઘાલ્ય) સ્ત્રી. [જુએ 'કાઢવું' + 'ઘાલવું.'] કાઢવું અને ઘાલવું એ

**કાઢણિયો** પું. [જુએ 'કાઢવું' + ગુ.' 'અણું' કૃ. પ્ર. + 'ઇયું' ત. પ્ર.] સુતારનું એ નામનું એક ઓજાર

**કાઢણી** સ્ત્રી. [જુએ 'કાઢવું + ગુ.' 'અણી' કૃ. પ્ર.] ખેતરમાં મોલ ઉપાડવો એ

**કાઢવું¹** સ. ક્રિ. [સં. कृष्ट- > પ્રા. कड्ढ ભ. કૃ. થી ના. ધા.] અંદરથી બહાર ખેંચવું. (૨) છૂટું પાડવું. (૩) દૂર કરવું. (૪) તારવવું. (૫) ઉતારવું. (૬) ખુલ્લું કરવું. (૭) નિચોવવું, ગાળવું. (૮) આકાર આપવો, આલેખવું, ચીતરવું. (૯) સ્થાપના કરવી. (૧૦) બતાવવું. (૧૧) વિતાવવું. (૧૨) સ્વાર્થે સહાયકારક ક્રિયાપદ : 'હસી કાઢવું' 'કરી કાઢવું' વગેરેના રૂપમાં. [કાઢી જવું (રૂ. પ્ર.) (મડદા)ને સ્મશાને લઈ જવું—દાટવા લઈ જવું. કાઢી ના(-નાં)ખવું (રૂ.પ્ર.)રદ કરવું. (૨) નાપાસ કરવું. કાઢી મૂકવું, કાઢી મેલવું (રૂ. પ્ર.) હાંકી કાઢવું, બરતરફ કરવું. કાઢી લેવું (રૂ. પ્ર.) છાતીમાનું લઈ લેવું] કઢાવું¹ કર્મણિ., ક્રિ. કઢાવવું¹ પ્રે., સ. ક્રિ.

**કાઢવું²** સ. ક્રિ.[સં. क्वथ् . > પ્રા. कड्ढ-] ઉકાળવું,

કઢવું. કઢાવું[2] કર્મણિ., ક્રિ. કઢાવવું[2] પ્રે., સ. ક્રિ.

**કાઢિયું** ન. [જુઓ 'કાઢવું[1]' + ગુ.' 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] પાટલી અને મોઢિયું બેસાડવામાં આવે છે તેવો રેંટિયાનો એક ભાગ

**કાઢિયો** પું. [જુઓ 'કાઢિયું.'] પાણીના નિકાલનો માર્ગ, નીક, ગટર. (૨) ઘાણીના પથ્થર .મૂકવાની ખાટલીને ધૂંસરી સાથે જોડવાની સાંકળ કે દોરડું. (૩) પાટલી, માલીસડો

**કાઢેડુ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાઢવું' + ગુ.' 'એડુ' કૃ. પ્ર.] ફોસલાવી [લઈ જવામાં આવે તેવી સ્ત્રી

**કાઢો[1]** પું. [જુઓ 'કાઢવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ખેતરમાંથી વધારાનું પાણી કાઢી નાખવા બનાવવામાં આવતો પાળો

**કાઢો[2]** પું. [સં. क्वाथक॰ > પ્રા. कड्ढअ] ઉકાળેલું કોઈ પણ પ્રકારનું પીણું, ક્વાથ, ઉકાળો

**કાઢોક** ન. [જુઓ 'કાઢવું[1]' દ્વારા.] સ્ત્રીનું અપહરણ

**કાઢોક** વિ. [જુઓ 'કાઢવું[1]' દ્વારા.] મોટા દેખાવવાળું. (૨) સ્ત્રીનું અપહરણ કરનારું. (૩) (લા.) નપાવટ, લુચ્ચું

**કાઢોકું** ન. [જુઓ 'કાઢવું[1]' દ્વારા.] પારકી સ્ત્રીને ભગાડી જવાની ક્રિયા

**કાણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. મરણ પાછળની રો-કકળ. (૨) મરણ થયું હોય તેને ત્યાં સગાંસંબંધી રોતાં રોતાં ખરખરો કરવા જાય એ. [૦ **કરવી** (રૂ. પ્ર.) ખરખરો કરવો. (૨) દુઃખ રડવું. ૦ **કાઢવી** (રૂ. પ્ર.) બહારગામ થયેલા મરણના સમાચાર સાંભળી મરણવાળા ઘેરથી નાહવા નવાણ સુધી રોતા જવું. ૦ **કૂટવી** (રૂ. પ્ર.) ચોક કે ચોટામાં એકઠી થયેલી સગાંસંબંધીઓની સ્ત્રીઓએ મરશિયા ગાતાં મરનાર પાછળ છાતી કૂટવી. ૦ **ભાંગવી** (રૂ. પ્ર.) કાણ કરવી. ૦ **માંડવી** (રૂ. પ્ર.) મરેલા પાછળ રો-કકળ કરવા બેસવું. (૨) દુઃખનું નિવેદન કરવું]

**કાણક** ન. શેરડીમાં છિદ્ર થવાનો એક રોગ. (૨) શેરડીનું એક છિદ્ર. (૩) બાણ

**કાણ-કૂટણું** ન. [જુઓ 'કાણ' અને 'કૂટવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] મરનારની પાછળ કાણ બોલાવતાં છાતી કૂટવાની ક્રિયા

**કાણ-ત્વ** ન. [સં.] આંખે કાણા હોવાપણું

**કાણ-મોકાણ** (કાણ્ય-મોકાણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાણ' + 'મોકાણ.'] (લા.) રડારોળ, રો-કકળ

**કાણાં-કોઠી** સ્ત્રી. [જુઓ. 'કાણું' + 'કોઠી.'] એક બાળ રમત

**કાણિય(-યા)ત** વિ. [જુઓ 'કાણ' + ગુ. 'ઇયું' + 'અ-(-આ)ત' ત. પ્ર.] કાણ કરવા આવનારું, કાણિયું

**કાણિયાં[1]** ન., બ. વ.. ઢોરનાં કમરનાં હાડકાં

**કાણિયાં[2]** ન., બ. વ. જુઓ 'કાણિયું.'

**કાણિયું[1]** વિ. [જુઓ 'કાણ.' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કાણે-ખરખરે આવેલું

**કાણિયું[2]** વિ. [જુઓ 'કાણું[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (તુચ્છકારમાં) એક આંખ ગઈ છે તેવું કાણું

**કાણી-કોડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાણું[2]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'કોડી.'] (લા.) એ નામની એક રમત

**કાણી-બગલું** ન. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'બગલું.'] બગલાની જાતનું જ એક પક્ષી

**કાણું[1]** વિ. [સં. काणक- > પ્રા. काणअ-] એક આંખ ફૂટેલી હોય તેવું (માત્ર એક આંખે દેખતું)

**કાણું[2]** વિ. [દે. પ્રા. काणअ-] છિદ્રવાળું. (૨) (લા.) ફૂટેલું. (૩) ન. છિદ્ર, નાનું બાકું. (૪) (લા.) દોષ, ખોડ, ખામી [૦ **પાડવું** (રૂ. પ્ર.) છિદ્ર કરવું]

**કાત[1]** સ્ત્રી. [સં. कृत् કાપવું—ના વિકાસમાં] કાતર, કાપણી (સોનીનું એક હથિયાર)

**કાત[2]** સ્ત્રી. ડૂંટીથી પેટ સુધીના પેટનો બહાર પડતો ભાગ, [ફાંદ

**કાતડી[1]** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાત[1]' + ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (તુચ્છકારમાં) જુઓ 'કાત.[1]'

**કાતડી[2]** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાત[2]' + ગુ, 'ડી' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] [જુઓ 'કાત.[2]'

**કાતણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. કરોળિયા જેવું એક જીવડું

**કાતણી** સ્ત્રી, [જુઓ 'કાંતવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] કાંતવાની કારીગરી. (૨) કાંતેલા રૂની કોકડી

**કાતણું** ન. [સં. कर्तनक- > પ્રા. कत्तणअ-] કાતરવાની ક્રિયા

**કાતર[1]** વિ. [સં.] કાયર, બીકણ. (૨) અધીરું, વિવશ, વ્યગ્ર. (૩) દુઃખી

**કાતર[2]** સ્ત્રી. [कर्तरी > પ્રા. कत्तरी] કાપવાનું નાનું મોઢું બે પાંખિયાવાળું ઓજાર. [૦ **ફેરવવી**, ૦ **મૂકવી** (રૂ.પ્ર.) ખરાબ કરવું, નુકસાન કરવું. (૨) રદબાતલ કરવું]

**કાતર-જીભું** વિ. [જુઓ 'કાતર[2]' + 'જીભ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.) કાતરની માફક સામા માણસને દુઃખ કરે એવું બોલનારું

**કાતરડું** ન. [જુઓ 'કાતરવું' + ગુ. ડું' સ્વાર્થે કૃ. પ્ર.] (લા.) અનાજ વગેરેમાં પડતું એક જાતનું જીવડું

**કાતરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાતરવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] કાપવાની રીત. (૨) કાતર, કાપણી. (૩) કણસલાં કાપવાનો વખત. (૪) મોલ કાપી લીધા પછી ખળું કરતી વખતે બ્રાહ્મણો વસવાયાં વગેરેને અપાતો ભાગ

**કાતર-તા** સ્ત્રી., **કાતર-ભાવ** પું. [સં.] કાયરપણું, બીકણપણું, (૨) અધીરાઈ, વિવશતા, વ્યગ્રતા

**કાતર-વાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાતર[2]' + સં.] (લા.) સામેના માણસના હૃદયને દુઃખ કરે તેવો બોલ

**કાતરવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'કાતર[2]'—ના. ધા.] કાતરથી કાપવું, વેતરવું. (૨) કાપવું. (૩) (લા.) ઘસાતું બોલવું. **કતરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કતરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કાતર-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાતર[2]' + 'વેલ.'] કાતરના ઘાટનાં પાંદડાંવાળી એક વેલ

**કાતરા** પુ., બ. વ. .[જુઓ 'કાતરો.'] ખેતરમાં લીલો મોલ ખાઈ જનારી એક જીવાત, કૂતરા. (૨) મૂછના છેડાના લાંબા આંટીવાળા વાળ, થોભિયા [થોભિયા-વાળું

**કાતરા-દાર** વિ. [જુઓ 'કાતરો' + ફા. પ્રત્યય.]

**કાતરા-ધાબો** પું. [જુઓ 'કાતરો' + 'ધાબો.'] છતેડી નીચે-નો ધાબો

**કાતરિયું** ન. [જુઓ 'કાતરો' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] છેક છાપરા નીચેનો નીચો મેડો (જરા બહાર કાઢેલો ભાગ). (૨) ત્રણ ખૂણાવાળું મકાન. (૩) દીવાલ કોચવાનું ચોરનું

હથિયાર, ખાતરિયું. (૪) બે ચૂડીઓની વચ્ચેનું ગોળ ચીપવાળું કંકણ [-યાં કાઢવાં (રૂ.પ્ર.) કરડી નજરે જોવું. -યાં ખાવાં, -યાં ના(નાં)ખવાં (રૂ.પ્ર.) રીસમાં ત્રાંસું જોવું. ૦ કરવું (રૂ.પ્ર.) પીંછીથી ઝાલીને તલવાર ફેંકવી. ૦ ગેપ (રૂ.પ્ર.) ગાંડું. મગજ ફરેલું. ૦ ઘસવું (રૂ.પ્ર.) ગાંડું થઈ જવું]

**કાતરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાતરવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] કેરી વગેરે ફળોની ચીરી, ચીરિયું. (૨) પથ્થરની થાંભલામાં વાપરવાની લાંબી ચીપ

**કાતરો** પું. [જુઓ 'કાતરવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] ખેતરમાં લીલો મોલ ખાઈ જનારી એક જીવાત. (૨) આકાશમાં ખાસ કરી શિયાળામાં થતો વાદળનો કસ. (૩) પથ્થર-પેન

**કાતરોક્તિ** સ્ત્રી. [સં. कातर + उक्ति] બીકણપણે બોલાયેલી વાણી, કાયરનાં વચન

**કાતરો લીલો** પું. અમદાવાદી કિનખાબની એક જાત

**કાતર્ય** ન. [સં.] કાતરપણું, કાયરપણું

**કાતલેલ** વિ. [જુઓ 'કાતર,' ના.ધા. 'કાતલ' + ગુ. 'એલ' બી. ભૂ. કૃ.] રોગથી પેટ વધી ગયું હોય તેવું

**કાતલો** પું. અણીવાળો પથ્થર અથવા ઈંટ

**કાતળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. ગપ, અફવા, ખોટી ખબર

**કાતળિયો** પુ. એક ઊંચી જાતના ચોખા

**કાતળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાતળું' ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] વાંસ શેરડી તેમજ જુવાર-બાજરી વગેરેના સાંઠાનો ટુકડો

**કાતળું** ન. મોટી કાતળી [ફળી

**કાતળો** પું. [જુઓ 'કાતળું.'] કેળની લૂમ. (૨) આંબલીની

**કાતિલ** વિ. [અર.] જલદ, ઉગ્ર. (૨) જીવલેણ, પ્રાણઘાતક. (૩) (લા.) મર્મવેધી, સખત, ગળાકાપ, તીવ્ર (હરીફાઈ વગેરે)

**કાતી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાતું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું કાતું, છરી, પાળી. [પેટમાં કાતી (રૂ.પ્ર.) કપટ, દગો]

**કાતીડો, કાતીસાડો** પું. [સં. कृत्तिका > પ્રા. कत्तिआ + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] આકાશમાંનું કૃત્તિકા નક્ષત્ર. (ખગોળ.)

**કાતું** ન. [સં. कर्तक- > પ્રા. कत्तअ-] મોટી છરી. (૨) બૂઠી તલવાર

**કાતૂડી** સ્ત્રી. જંગલમાં રહેનારી એક જાત

**કાતેસડો** જુઓ 'કાતીડો.'

**કાત્યાન** ન. [સં. कृत् નો વિકાસ] કાપ-કૂપ. (૨) (લા.) સામાને કરવામાં આવતું નુકસાન, નિકંદન. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) કાપકૂપ કરી નુકસાન કરવું]

**કાત્યાયન** પું. [સં.] એક પ્રાચીન શ્રૌતસૂત્રકાર ઋષિ. (સંજ્ઞા.) (૨) પાણિનિનાં અષ્ટાધ્યાયી વ્યાકરણ-સૂત્રો ઉપર વાર્તિકો રચનાર વૈયાકરણ. (સંજ્ઞા.). (૩) પ્રાકૃત ભાષાનું વ્યાકરણ રચનાર એક પ્રાચીન વિદ્વાન. (સંજ્ઞા.)

**કાત્યાયની** સ્ત્રી. [સં.] દુર્ગા દેવીનું એક સ્વરૂપ. (સંજ્ઞા.)

**કાત્યાયની-વ્રત** ન. [સં.] સારો પતિ મળે એ માટે કન્યાઓએ કરવાનું એક વ્રત

**કાથરોટ** જુઓ 'કથરોટ.'

**કાથરોટો** પું. ગધેડાં ઘોડાં વગેરે ઉપર વધારે પડતો બોજ નાખવાથી એની નસો તૂટી જતાં પેટ નીચે સોજો ચડી આવવાનો રોગ [તકરાર, ભાંજઘડ, ટંટો

**કાથા-કબાલા** પુ., બ.વ. [રવા.] કૂથલી, નિંદા. (૨) નજીવી

**કાથા-કબાલાં** ન., બ. વ. [રવા.] કાથા-કબાલા. (૨) ભાંગ્યા-તૂટ્યાં લાકડાં [માથાકૂટ, ભાંજઘડ

**કાથા-કૂટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાથો[2] + કૂટવું.'] (લા.)

**કાથા-કૂટિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કાથાકૂટ કરનારું

**કાથા-કૂથલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાથો[2]' + કૂથલી.'] (લા.) કૂથલી, નિંદાની વાત, બદગોઈ

**કાથા-ગોળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાથો[1]' + 'ગોળી.'] પાનમાં ખાવા માટે મસાલો નાખી બનાવેલી કાથાની ગોળી, ખદિરાદિવટી. (આયુ.) [રેસાની સીંદરી

**કાથા-દોરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાથો[2]' + 'દોરી.'] નાળિયેરના

**કાથા-વટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાથો[1]' + સં.] જુઓ 'કાથા-ગોળી.'

**કાથિયું[1]** વિ. [જુઓ 'કાથો[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કાથામાંથી બનેલું. (૨) કાથાના રંગનું. (૩) ન. કાથો રાખવાની ડબી

**કાથિયું[2]** વિ. [જુઓ 'કાથો[2]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કાથીના દોરડાનું બનેલું. (૨) ન. કાથીનું દોરડું. (૩) કાથીની સાદડી. (૪) કાથીનું પગ-લૂછણિયું

**કાથિયો** પું. [જુઓ 'કાથિયું.[2]'] કાથીનું પગ-લૂછણિયું

**કાથી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાથો[2]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાળિયેરનાં છોડાંના રેસામાંથી બનાવેલ દોરી, સીંદરી

**કાથો[1]** પું. [સં. क्वाथ] ખેરના ઝાડની છાલને ઉકાળી સૂકવી જમાવેલો પદાર્થ (મુખ્યત્વે પાનમાં ભરભરાવી ખવાતો), ખેર-સાર [તૈયાર કરવાના રેસા

**કાથો[2]** પું. નાળિયેરનાં છોડાંમાંથી કાઢવામાં આવતા સીંદરી

**કાથો[3]** પું. હળની ઉપર રાખવામાં આવતું લોઢાનું ગોળ ચક્કર

**કાથોડિયો** પું. [જુઓ કાથો[1]' ગુ. 'ઓડ' + 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખેતરમાંથી કાથો બનાવવાનો ઉદ્યોગ કરનારો ડાંગનો ભીલ

**કાદબ** સ્ત્રી. આસમાની રંગની એક ધાતુ. (પ. વિ.)

**કાદમ** ન. એક માણસ ત્રણ કલાકમાં ચાલી શકે એટલું–આઠ માઇલથી ઓછું નહિ તેવું–અંતર

**કાદમાઈ** સ્ત્રી. કરજ, દેવું. (૨) કર, વેરો

**કાદર** વિ. [અર. કાદિર્] શક્તિમાન (પરમાત્મા)

**કાદરી** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] મુસ્લિમોમાં સૈયદોની એક અટક

**કાદવ** પું. [સં. कर्दम > પ્રા. कद्दम > અપ. कद्दवँ] જમીનમાંની પલળેલી માટી, કીચડ, ગારો. [૦ ઉછાળવો, ૦ ઉરાડવો (રૂ.પ્ર.) નિંદા કરવી. ૦ કાઢવો (રૂ.પ્ર.) જૂનાં વેરઝેર સંભારવાં. ૦ ખૂંદવો (રૂ.પ્ર.) વગરલાભનો વેપાર કરવો. (૨) નકામી મહેનત કરવી. ૦ ફેંકવો (-ફેંકવો) (રૂ.પ્ર.) નિંદા કરવી, ગાળો દેવી] [અને કચરો

**કાદવ-કચરો** પું. [+ 'કચરો.'] કાદવ અને કચરો, કીચડ

**કાદવ-કીચડ** પું. [+ કીચડ;' સમાનાર્થીની દ્વિરુક્તિ] ઘણો કાદવ, કચકાણ

**કાદવા** સ્ત્રી. મીઠા પાણીમાં થતી એક જાતની માછલી

**કાદવિયું** વિ. [જુઓ 'કાદવ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કાદવને લગતું. (૨) કાદવમાં પેદા થનારું

**કાદળી** સ્ત્રી. અકળામણ. [**૦ મારવી** (રૂ.પ્ર.) અકળામણ અનુભવવી, અકળાવું, મૂંઝાવું]

**કાદંબ, ૦ ક** (કાદમ્બ-) પું. [સં.] કલ-હંસ, બાળ-હંસ

**કાદંબરી** (કાદમ્બરી) સ્ત્રી. [સં.] કદંબ વૃક્ષનાં ફૂલોમાંથી બનાવેલો દારૂ. (૨) કોયલ. (૩) મેના. (૪) સરસ્વતી દેવી. (૫) મહાકવિ બાણની એ મથાળાની એક કાલ્પનિક કથા. (સંજ્ઞા) (૬) (એ ઉપરથી મરાઠી ભાષામાં સર્વ-સામાન્ય) નવલકથા, ઉપન્યાસ

**કાદંબરી-કાર** (કાદમ્બરી-) પું. [સં.] માળવાના સમ્રાટ હર્ષ-વર્ધનનો રાજકવિ બાણભટ્ટ. (૨) (મરાઠીમાં) નવલકથાકાર, ઉપન્યાસકાર [સમૂહ, મેઘ-માલા, મેઘ-ઘટા

**કાદંબિની** (કાદમ્બિની) સ્ત્રી. [સં.] ઝઝૂમી રહેલાં વાદળાંનો

**કાદા(-દો)-કદમ** પું. અનાદિ-કાલ

**કાદા(-દો)-કદમી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અનાદિકાલથી–અતિપ્રાચીન કાલથી–બાપદાદાના સમયથી ચાલ્યું આવતું

**કાદાચિત્ક** વિ. [સં.] કદાચ હોય અને કદાચ ન પણ હોય તેવું, અસ્થાયી સ્થિતિવાળું

**કાદાચિત્ક-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] કદાચ હોવાપણું

**કાદારિયા વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. કમરવેલ

**કાદિયું** વિ. [જુઓ 'કાદો.'] (લા.) ચીડિયું. (૨) નિંદાખોર

**કાદી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાદો' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ખરબચડી પથરાળ ન ખેડી શકાય તેવી જમીન

**કાદીમ** પું. પ્રાચીન કાલ, અસલનો વખત [ધૂળ, માટી

**કાદુ૧** પું. [સં. कर्दम > પ્રા. कद्दम > અપ. कद्दवँ દ્વારા]

**કાદુ૨** વિ. અનાડી, તોફાની

**કાદુ-ખજૂર** [જુઓ 'કાદુ૧' + 'ખજૂર.'] દાભડાની જાતનું એક ઝાડ, રોહિતક, રોહિડો

**કાદું** વિ. [જુઓ 'કાદો' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] પથ્થરને લીધે ખેડી ન શકાય તેવું. (૨) ન. કાદી. (૩) પાણીની ખાણ, પાણખાણ [વિકાસ] જુઓ 'કાદી.'

**કાદો** પું. [સં. कर्दम > પ્રા. कद्दम > અપ, कद्दवँ-નો અર્થ-

**કાદો-કદમ** જુઓ 'કાદા-કદમ.'

**કાદો-કદમી** જુઓ 'કાદા-કદમી.'

**કાન૧** પું. [સં. कर्ण > પ્રા. कन्न] માનવ અને પશુઓ વગેરેની સાંભળવાની કર્મેન્દ્રિય. (૨) બંદૂક તોપ વગેરેનું દારૂ મૂકવાનું કાણું. (૩) વાસણ કે પડિયાનો પકડી શકાય તેવો કાંઠા નજીકનો છેડો. (૪) (લા.) ધ્યાન, લક્ષ. (૫) વહાણનો પાછલો ભાગ. (વહાણ.) [**૦ આમળવા** (રૂ.પ્ર.) ઠપકો આપવો. **૦ આવવા** (રૂ.પ્ર.) સમઝવા લાગવું. **૦ ઉઘાડવા** (રૂ.પ્ર.) ખરી વાત સમઝાવવી. (૨) ચેતવવું. ઠપકો આપવો. **૦ ઉમેળવા.** (રૂ.પ્ર.) ઠપકો આપવો. **૦ ઊઘડવા** (રૂ.પ્ર.) અક્કલ આવવી, સમઝણ આવવી. **૦ ઊભા કરવા** (રૂ.પ્ર.) સાવધ થવું. (૨) ધ્યાનપૂર્વક સાંભળવું. **૦ ઊંચા કરવા** (રૂ.પ્ર.) સાંભળવા આતુર બનવું. **૦ ઊંચા થવા** (રૂ.પ્ર.) સતેજ બનવું, સાવધ બનવું. **૦ કરડવા** (રૂ.પ્ર.) ચાડી કરવી. (૨) સંતલસ કરવી. **૦ કરવા** (રૂ.પ્ર.) કાન પટપટાવવા. **૦ કાપવા** (રૂ.પ્ર.) વાતમાં જીતી લેવું, વાતમાં હરાવવું. (૨) સમર્થ થવું. **૦ ખડા કરવા** (રૂ. પ્ર.) સચેત થવું, સાવધ બનવું. **૦ ખડા થવા** (રૂ.પ્ર.) ભયભીત થવું. **૦ ખાવા** (રૂ.પ્ર.) ખીજવવું, ચીડવવું. (૨) ચાડી કરી પજવવું, વાતો કરી પજવવું. **૦ ખૂલવા** (રૂ.પ્ર.) સાચી સમઝ આવવી. **૦ ખેંચવા** (-ખેંચવા) (રૂ.પ્ર.) કાબૂમાં લાવવું. **૦ ખોતરવા** (રૂ.પ્ર.) ખુશામત કરવી. **૦ ખોલવા** (રૂ.પ્ર) સાચી સમઝ આપવી, ભાન કરાવવું, ચેતવણી આપવી. **૦ ઘણા હોવા** (રૂ.પ્ર.) બહુ ભોળા થવું. **૦ ઘરા(-રે)ણે મૂકવા** (રૂ.પ્ર.) જાણી જોઈ બેદરકાર બનવું. **૦ ચીમટવા, ૦ ચીમળવા, ૦ મચડવા** (રૂ.પ્ર.) ચેતવવું. (૨) ઠપકો દેવો. **૦ ઝાલવા** (રૂ.પ્ર.) ભૂલ કરવી. **૦ ઝુકાવવા** (રૂ.પ્ર.) સાંભળવા ઇચ્છવું. **૦ તળે કાઢવું** (રૂ.પ્ર.) સાંભળવું. **૦ તળેથી કાઢી ના(-નાં)ખવું** (રૂ.પ્ર.) સાંભળ્યું ન સાંભળ્યું કરવું. **૦ દેવા, ૦ ધરવા, માંડવા** (રૂ.પ્ર.) ધ્યાન આપવું. **૦ ના કીડા ખરવા** (રૂ.પ્ર.) સાંભળતાં શરમાવું પડે એવું સાંભળવું. (૨) સાંભળતાં કમકમાટી ઉત્પન્ન થવી. **૦ ની બૂટ પકડવી** (રૂ.પ્ર.) ભૂલ કબૂલ કરવી. (૨) સમઝવું. **૦ નું કાચું** (રૂ.પ્ર.) થોડું બહેરું. (૨) કોઈના કહેવા ઉપર વિચાર કર્યા વિના વિશ્વાસ રાખનારું. **૦ પકડવા, -વો** (રૂ.પ્ર.) કબૂલ કરવું. **૦ પકડાવવા, -વો** (રૂ.પ્ર.) કબૂલ કરાવવું, હા ભણાવવી, **૦ પકડી જવું** (રૂ.પ્ર.) અજાયબી બતાવવી, આશ્ચર્ય પામવું. **૦ પકડીને ઉઠાડવું ( કે બેસાડવું)** (-બેસાડવું) (રૂ. પ્ર.) પૂરેપૂરા કાબૂ નીચે રાખવું **૦ પટ્ટી પકડવી** (રૂ.પ્ર.) કબૂલ કરવું, ભૂલનો સ્વીકાર કરવો. **૦ પર જૂ ન ચાલવી** (રૂ.પ્ર.) અસર ન થવી. **૦ પર રાખવું** (રૂ.પ્ર.) યાદ રાખવું. **૦ પર હાથ ધરવો** (રૂ.પ્ર) ઇનકાર કરવો **૦ પર હાથ મૂકવા** (રૂ.પ્ર.) અજાણપણું બતાવવું. **૦ ફફડાવવા** (રૂ.પ્ર.) જાગ્રત થવું. **૦ ફૂટવા, ૦ ફૂટી જવા** (રૂ.પ્ર.) બહેરા હોવું, બહેરા થઈ જવું. **૦ ફૂંકવા.** (રૂ.પ્ર.) ઉપદેશ આપવો, દીક્ષા દેવી. (૨) ઉશ્કેરવું, ભંભેરવું. **૦ ફોડવા** (રૂ.પ્ર.) બહુ તાણીને બોલવું. **૦ બહેરા કરવા** ( -બેઃરા-) (રૂ.પ્ર.) ધ્યાન ન આપવું, દુર્લક્ષ કરવું. **૦ ભરવા, ૦ ભંભેરવા** (-ભમ્ભેરવા) (રૂ.પ્ર.) સાચુંખોટું સમઝાવવું, ઉશ્કેરવું. (૨) ચાડી ખાવી. **૦ માં આંગળી ઘાલવી, ૦ માં આંગળી ના(-નાં)ખવી** (રૂ.પ્ર) ન સાંભળવું. **૦ માં આંગળી દઈ રાખવી** (રૂ.પ્ર.) જાણી જોઈને ન સાંભળવું. **૦ માં ઊકળતું તેલ રેડવું** (રૂ.પ્ર) કમકમાટી ઉપજાવવી. **૦ માં કહેવું** (-કેઃવું) (રૂ.પ્ર.) તરત અરાર કરવી. **૦ માં કાંકરા ઘાલવા** (રૂ.પ્ર.) સાંભળ્યું ન સાંભળ્યું કરવું. **૦ માં કીડા ખદબદવા** (રૂ.પ્ર.) કમ-કમાટી ઊપજવી. **૦ માં ઠેંટિયા થવું** (-ઠેંટિયા-) (રૂ.પ્ર) બહેરા થવું. **૦ માં તેલ ના(-નાં)ખવું** (રૂ.પ્ર.) ન સાંભળ-વાનો ઢોંગ કરવો. **૦ માં તેલ ના(-નાં)ખીને સૂઈ રહેવું** (-રેઃવું) (રૂ.પ્ર.) બેદરકાર હોવું. **૦ માં ના(-નાં)ખવું** (રૂ.પ્ર.) કાનમાં ધીમેથી કહેવું. **૦ માં પડવું** (રૂ.પ્ર.) સંભળાવું. **૦ માં પૂમડાં ( કે પૂંભડાં) ઘાલવાં** (રૂ.પ્ર.) સાંભળવામાં બેદરકાર રહેવું. **૦ માં ફૂંક મારવી** (રૂ.પ્ર.) ચેતવવું. (૨) ઉશ્કેરવું. **૦ માં મંત્ર મૂકવો** (-મન્ત્ર-) (રૂ.પ્ર.) ઉપદેશ આપવો. (૨) ભોળવવું. **૦ માં વિષ રેડવું** (રૂ.પ્ર.) ભંભેરવું. **૦ માંથી કીડા ખરવા** (રૂ. પ્ર.) અસહ્ય સાંભળવું.

૦ મૂકવા (રૂ.પ્ર.) ચોરીછૂપીથી સાંભળવું. ૦ લગાડવા (રૂ.પ્ર.) ધ્યાન દેવું. ૦ લાગવો (રૂ.પ્ર.) કોઈના વિશ્વાસમાં આવવું. ૦ વહેવો (-વે:વો) (રૂ.પ્ર.) કાનમાંથી પરુ નીકળવાં. ૦ વિનાનું (રૂ.પ્ર.) બહેરું. ૦ વીંધવા (રૂ.પ્ર) વશ કરવું, પહોંચી વળવું. ૦ વીંધી ના(-નાં)ખવા (રૂ.પ્ર.) છેતરવું. ૦ સૂના થવા (રૂ પ્ર.) બહેરા થવું. ૦ સોંસરવું નીકળવું (-સોંસરવું-) (રૂ.પ્ર.) હૃદયમાં ઘણી અસર થવી. ૦ હોવા (રૂ.પ્ર.) સમઝવું. -નેથી કાઢી ના(-નાં)ખવું (રૂ.પ્ર.) સાંભળ્યું ન સાંભળ્યું કરવું, અજાણ્યા હોવાનો દંભ કરવો. -ને ધરવું (રૂ.પ્ર.) ધ્યાન દેવું, લક્ષમાં લેવું. -ને ના(-નાં)ખવું (રૂ.પ્ર.) કહેવું ખબર આપવી, -ને હાથ મૂકવા (રૂ.પ્ર.) અણજાણપણું જાહેર કરવું. -નો-કાન(-ન્ય) (રૂ.પ્ર.) એક કાનથી બીજે કાન, કર્ણપરંપરાએ]

**કાન[2]** (-ન્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'કાની.' [૦ કરવી (રૂ.પ્ર) શરમ રાખવી, મર્યાદા સાચવવી. ૦ છોડવી (રૂ.પ્ર.) ઉદ્ધતાઈથી વર્તવું. ૦ ન માનવી (રૂ.પ્ર.) અપમાનપૂર્વક વર્તવું]

**કાન-કટ્ટું** વિ. [જુઓ 'કાન[1]' + સં. कृत्तक- પ્રા. कट्टअ-] કપાયેલા કાનવાળું

**કાનકડિયું** ન. એક રમત, મૂંગો દાવ

**કાન-કરડામણી** સ્ત્રી. જુઓ [ જુઓ 'કાન[1]' + 'કરડવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ. પ્ર. ] (લા.) કોઈ ન સાંભળે એમ કાનમાં ચાડી વગેરે કરવી એ

**કાન-કીડો** પું. [જુઓ 'કાન' + 'કીડો.'] ફૂલની પાંખડી તથા ફળ ખાઈ જઈ બગીચામાં નુકસાન કરનાર એક જીવડો

**કાન-કૂટી** સ્ત્રી. એક વનસ્પતિ

**કાન-કોચિયું** ન. [જુઓ 'કાન[1]' + 'કોચવું' ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] કાનમાં વીંધ પાડવાનું ઓજાર. (૨) કાને બાંધવાનું કપડું

**કાન-કોચિયો** પું. [જુઓ 'કાનકોચિયું.'] કાન વીંધવાનો ધંધો કરનાર માણસ [કૃ. પ્ર.] કાન-ખોતરણી

**કાન-કોરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાન[1]' + 'કોરવું' + ગુ. 'અણી'

**કાન-ખજૂરો** પું. [ફા. 'કાન્-કજ્-રવ્'- જમીનના ભાગના વળાંકમાં ચાલતું પ્રાણી. (ન. મા.) ] અનેક પગવાળું પેટે ચાલનારું એક ઝેરી જીવડું

**કાન-ખોતરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાન' 'ખોતરવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કાનમાંથી ખોતરી મેલ કાઢવાની સળી. (૨) (લા.) કાનમાં કહી છાની ઉશ્કેરણી કરવી એ

**કાન-ઘુસણિયાં** ન. બ. વ. [જુઓ 'કાન' + 'ઘૂસવું' + ગુ. 'અણું' કૃ.પ્ર. + 'ઇયું 'ત. પ્ર.] (લા.) એકબીજાના કાનમાં વાત કરી ચાડી-ચૂગલી કરવી એ

**કાન-ગોષ્ઠિ(-ષ્ઠી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાન[1]' + સં. ] કાનમાં કહી કરવામાં આવતી ઘુસપુસ [છાપું

**કાન-ચિમટિયું** ન., **કાન-ચિમોટી** સ્ત્રી. ચામાચીડિયું, છીપું,

**કાન-ચીમકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાન[1]' + 'ચીમકી.'], -ટી સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીમટી.'] છેડતી, ઉશ્કેરણી

**કાન-ચીમડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાન[1]' + 'ચીમડવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] (લા.) જુઓ 'કાન-'ચીમકી.'

**કાન-ચોટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાન[1]' + 'ચોટી.'] (લા.) તકરારી બાબતનો નિર્ણય કરવા રમત બંધ રાખવાનું સૂચવતો શબ્દ. (૨) થાકી ગયેલા રમનારથી આરામ લેવા માટે કાન પકડીને બોલાતો શબ્દ

**કાન-છે(-શે)રિયાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'કાન[1]' + 'સેર' દ્વારા.] કાન ઉપરના વાળના ગુચ્છા, કાકપક્ષ, ઝૂલફાં. [૦ અમળાવાં, ૦ ખરવાં (રૂ.પ્ર.) રોમાંચ ખડાં થવાં, રૂવાં ઊભાં થવાં]

**કાન-ટાળી** વિ. [ જુઓ 'કાન[1]' + 'ટાળવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] (લા.) કાનના પડદા ફાટી જાય તેવું

**કાન-ટૂક** ન. એક પ્રકારનું વાજિંત્ર

**કાન-ટોપી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાન[1]' + ટોપી.'] માથું ગાલ અને કાન ઢાંકે તેવી ટોપી, કાન-ઢાંકણી

**કાનડિયાં** ન., બ. વ. [ જુઓ 'કાન[1]'- દ્વારા.] જુઓ 'કાન-છેરિયાં.'

**કાનડી** વિ. [સં. कर्णाटक- > પ્રા. कन्नाड-, कन्नड + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કર્ણાટક દેશને લગતું. (૨) સ્ત્રી. કર્ણાટકની ભાષા. (સંજ્ઞા.)

**કાનડો** પું. [જુઓ 'કાનડી;' પ્રા. कन्नड + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] કર્ણાટક નામનો રાગ, કહાનરો. (સંગીત.)

**કાન-ઢાળ** ન. [જુઓ 'કાન[1]' + 'ઢાળવું.'] (લા.) કહ્યું કાન નીચેથી કાઢી નાખવું એ, કહ્યા પ્રમાણે ન કરવું એ, ઉપેક્ષા

**કાન-ઢાળિયું** ન. [ + ગુ. 'ઇયું.' કૃ. પ્ર.] ઘોડી ભડકતાં પોતાના કાન પાછળ લઈ જાય છે એ ક્રિયા ['કાન-ટોપી.'

**કાન-ઢાંકણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાન[1]' + 'ઢાંકણી.'] જુઓ

**કાન-દાર** વિ. [ જુઓ 'કાન[1]' + ફા. પ્રત્યય.] (લા.) કણસલાવાળું [થવા એ

**કાન-દુઃખ** ન. [ જુઓ 'કાન[1]' + સં. ] કાનમાં ચસકા

**કાનન** ન. [સં.] વન. (૨) બાગ, બગીચો

**કાનન-વાસી** વિ. [સં., પું.] વનવાસી

**કાન-પટી(-ટ્ટી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાન[1]' + 'પટી(-ટ્ટી).'] કાનની બૂટ. [૦ પકડવી (રૂ. પ્ર.) સજા તરીકે વિદ્યાર્થીએ કાનનું ચાપવું ઝાલવું. (૨) છેતરવું. (૩) ચડિયાતા થવું. ૦પકડાવવી (રૂ.પ્ર.) કાનનું ચાપવું પકડવાની વિદ્યાર્થીને સજા કરવી. (૨) કબૂલ કરાવવું]

**કાન-પટો(-ટ્ટો)** પું. [ જુઓ 'કાન[1]' + પટો(-ટ્ટો).'] કાન ઉપર લપેટવાનો કપડાનો પટ્ટો [અણીવાળું સાધન

**કાન-પાનું** ન. [જુઓ 'કાણું[2]' + 'પાનું.'] સાર પાડવા માટેનું

**કાનપી** સ્ત્રી. શિકારની પક્ષી પકડવાની લાંબી લાકડી

**કાન-ફટો-ટ્ટો** પું. [જુઓ 'કાન[1]' + 'ફાટવું' દ્વારા.] કાનની ચામડી બૂટથી લઈ કાપી એમાં કાચની વાળી પહેરવાની જેમાં પ્રથા છે તેવો ગોરખપંથી સાધુ. (સંજ્ઞા.)

**કાન-ફૂટણ** વિ. [જુઓ 'કાન[1]' + 'ફૂટવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] કાન ફૂટી જાય તેવું આકરું

**કાન-ફૂટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાન[1]' + 'ફૂટવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] (લા.) એક પ્રકારની વનસ્પતિ

**કાન-ફૂટું** વિ. [જુઓ 'કાન[1]' + 'ફૂટવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] (લા.) બહેરું

**કાન-ફૂલ** ન. [જુઓ 'કાન[1]' + 'ફૂલ.'] કાનમાં પહેરવાનું ફૂલ-આકારનું ઘરેણું, કર્ણ-પુષ્પ. (૨) એ નામનો એક છોડ

**કાન-ફૂસિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'કાન[1]' + 'ફૂસ' (રવા.) + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] છાની ગુપચુપ વાત. (૨) કાન-ભંભેરણી

**કાન-કૂસિયું** વિ. [જુઓ 'કાન-કૂસિયાં.'] કાન-ભંભેરનારું. (૨) ચૂગલ-ખોર, નિંદક. (૩) ન. જુઓ 'કાન-કૂસિયાં.'
**કાન(-ના)-કૂ(-કૂં)સી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાન[1]' + 'કૂસ' (રવા.) + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'કાન-કૂસિયાં.'
**કાન-ફૂંકણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાન[1]' + ફૂંકવું' + ગુ. અણું' કૃ. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] (લા.) ભંભેરણી, ઉશ્કેરણી
**કાન-ફોડિયું** વિ. [જુઓ 'કાન[1]' + 'ફોડવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] કાનને ફોડી નાખે તેવું આકરું. (૨) ધ્યાન ખેંચવા ગરબડ કરનારું
**કાન-ફોડી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] (લા.) ઉકરડા નજીક થતી એક જાતની વનસ્પતિ, તલવણી
**કાન-બુટ્ટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાન[1]' + 'બુટ્ટી.'] કાનની બૂટ, કાનનું ચાપવું [ચિમોડાઈ ગયેલા કાનવાળું
**કાન-બૂચું** વિ. [જુઓ 'કાન[1]' + 'બૂંચું.'] કપાઈ ગયેલા કે
**કાન-બૂટ(-ટી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાન[1]' + 'બૂટ(-ટી).'] જુઓ 'કાન-બુટ્ટી.' ['કાન-બૂચું.'
**કાન-બોચિયું** વિ. [જુઓ 'કાન[1]' + 'બોચિયું.'] જુઓ
**કાન-ભંભેરણી** (-ભમ્ભેરણી) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાન[1]' + 'ભંભેરણી.'] કોઈના વિરુદ્ધ કાંઈ કહી ઊંધી દોરવણી કરવી એ, ઉશ્કેરણી
**કાન-ભેર** (-રચ) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ, નોળવેલ
**કાનમ** (કાઃનમ) પું. કપાસને અનુકૂળ કાળી જમીન. (૨) વડોદરા અને ભરૂચ વચ્ચેનો કપાસને અનુકૂળ જમીનવાળો પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.)
**કાનમી** (કાઃનમી) વિ. [ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કાનમ પ્રદેશને લગતું. (૨) ભરૂચ અને સુરત જિલ્લામાં વવાતી (કપાસની એક જાત.) [મૂળમાં થતો એક રોગ
**કાન-મૂળિયું** ન. [જુઓ 'કાન[1]' + 'મૂળિયું.'] (લા.) કાનના
**કાન-મેલિયો** પું. [જુઓ 'કાન[1]' + 'મેલ'] + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કાનનો મેલ કાઢવાનો ધંધો કરનાર માણસ
**કાન-મોરો** પું. ચપટો લાંબો અણીદાર બાજરો
**કાન-રસ** પું. [જુઓ 'કાન[1]' + સં.] સાંભળવું ગમે તેવું હોવાપણું
**કાનવી** (કાઃનવી) જુઓ 'કાનમી.' [ભંભેરણી.'
**કાન-શારણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાન[1]' દ્વારા.] જુઓ 'કાન-
**કાન-શિયાળ** ન. કાનખજૂરા કરતાં એવું એક નાનું જંતુ, કાન-સાર
**કાનશિ(-સિ)યાં** જુઓ 'કાન-છેરિયાં.'
**કાન-શી(-સી)ળ** પું. [જુઓ 'કાન[1]' દ્વારા.] કાનનો પોલો અને બહાર પડતો ભાગ [પીડા, કાનનો ચસકો
**કાન-શૂલ(-ળ)** ન. [જુઓ 'કાન[1]' + સં.] કાનમાં થતી
**કાન-શોડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાન' દ્વારા.] કાનના રોગમાં ઉપયોગી એક વનસ્પતિ
**કાન-શેરિયાં** જુઓ 'કાન-છેરિયાં.'
**કાનસ** સ્ત્રી. તીખા લોઢાનું કરકરિયાંવાળું ધાતુનાં હથિયાર ઘસવા વગેરે માટે કામ લાગતું ઓજાર, અડતરી. (૨) દીવાલમાં મજબૂતી કે રક્ષણ માટે મૂકેલો પથ્થર. (૩) ઘરના મેડાની આગલી પાટડી ઉપર ગોઠવવામાં આવતો બીજો નાનો પાટડો. [**૦ મારવી** (રૂ.પ્ર.) કાનસથી લોખંડ યા બેલું ઘસવું]
**કાનસ-માછલું** ન. [જુઓ 'કાનસ' + 'માછલું.'] કાનસના આકારના દાંતાવાળું અને ભીંગડાંવાળું ઉષ્ણ કટિબંધનું એક માછલું
**કાન-સલાઈ** જુઓ 'કાન-શિયાળ.'
**કાનસલી** સ્ત્રી. મલખમની એક જાતની કસરત. (વ્યાયામ.)
**કાનસવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'કાનસ,' ના. ધા.] કાનસ ઘસી હળવું યા ઓછું કે ટૂંકું કરવું
**કાન-સાર** જુઓ 'કાન-શિયાળ.'
**કાનસિયાં** જુઓ 'કાન-શિયાં.'
**કાનસીળ** જુઓ 'કાનશીળ.'
**કાન-સૂ(-સો)રી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાન' દ્વારા.] ઘોડાના બંને ઊભા કાન વચ્ચેનું અંતર. (૨) ઘોડાના કાનની સ્વાભાવિક સ્થિતિ
**કાન-સૂરો** પું. [જુઓ 'કાન' દ્વારા.] ધ્યાન, લક્ષ. [**૦ દેવો** (રૂ. પ્ર.) છાની રીતે સાંભળવું એ]
**કાન-સોરી** જુઓ 'કાન-સૂરી.'
**કાન-સોરિયું** વિ. [જુઓ 'કાન-સૂરો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) કોઈ કહે તે સાચું માનનાર
**કાનંગ** (કાનઙ્ગ) ન. એક જાતનું ઝાડ
**કાના-કૂ(-કૂં)સી** જુઓ 'કાન-કૂસી.'
**કાના-માડહું(-ણું)** ન. [જુઓ 'કાન' દ્વારા.] વાસણના કાંઠા દુરસ્ત કરવાનું કંસારાનું એ નામનું હથિયાર
**કાના-માતર** પું. [જુઓ 'કાનો' + 'માતર.'] (લા.) પતંગના ઠઠ્ઠા ઉપર બાંધેલી માપસરની દોરી (જેના ત્રિકોણને બહારને છેડે દોર બંધાય છે.)
**કાના-વાના** પું., બ. વ. આજીજી, કાલાવાલા
**કાનાસાની** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાન[1]' દ્વારા.] જુઓ 'કાના-કૂસી.'
**કાનિયા-ટોપી** સ્ત્રી. જુઓ 'કાન-ટોપી.' [કિનાર
**કાની[1]** સ્ત્રી. [સં. कर्णिआ > कन्निआ] સાડી-ધોતિયાં વગેરેની
**કાની[2]** સ્ત્રી. [વજ.] આડી, પ્રતિનિધિત્વ
**કાનીકોડી** સ્ત્રી. ચપટા નાકવાળી સ્ત્રી [થયેલું (સંતાન)
**કાનીન** વિ. [સં.] કન્યાને લગતું. (૨) કુંવારી કન્યાને
**કાની-વડું** ન. અડદની દાળની ખાવાની એક વાની
**કાનુ[1]** (કાઃનુ) વિ. [જુઓ 'કહાન.'] સુંદર, દેખાવડું
**કાનુ[2]** પું. ખાંડ ઉકાળવાની કડાઈ. (૨) ભાડભૂંજો
**કાનુટક** ન. એક જાતનું વાજિંત્ર
**કાનું** ન. એક જાતનું વાજું [ન્યાયાધીશ, કાજી
**કાનૂગો** પું. [ફા. કાનૂ-ગો] કાયદો જાણનાર અમલદાર,
**કાનૂન** પું. [સૂર્યાની ભાષાનો ફા.માં સ્વીકારાયેલો શબ્દ] નિયમ, કાયદો, 'લો,' 'સ્ટેચ્યૂટ,' 'લીગાલિટી' (ઉ.જો.) [**૦ છાંટવો** (રૂ. પ્ર.) દલીલ કરવી]
**કાનૂનગો** પું. જુઓ 'કાનૂગો.' [કે હોદ્દો
**કાનૂનગોઈ** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કાનૂનગોની પદવી
**કાનૂન-ભંગ** (-ભઙ્ગ) પું. [જુઓ 'કાનૂન' + સં.] કાયદાનો ભંગ, કાયદો ન પાળવાની પ્રવૃત્તિ ['લૉ-બ્રિવર'
**કાનૂન-શાસ્ત્રી** પું. [જુઓ 'કાનૂન' + સં.] કાયદાનો નિષ્ણાત

**કાનૂનિયું** વિ. [જુઓ 'કાનૂન' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કાયદાનું જાણકાર. (૨) (લા.) તકરાર કર્યા કરનાર, હુજ્જતી

**કાનૂની** વિ. [જુઓ 'કાનૂન' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કાયદાને લગતું, 'લીગલ,' 'સ્ટેચ્યૂટરી.' (૨) કાયદેસર, 'લેજિટિમેઇટ.' (૩) (લા.) વાંધા-તકરારવાળું

**કાને(-નો)કાન** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કાન'-દ્વિર્ભાવ-વચ્ચે ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર. અને 'ઓ' < ફા. 'વ' પ્ર.] સીધું સાંભળીને. (૨) વાસણના કાંઠા સુધી [રસ્તાની બાજુએ આવેલું

**કાનેડ** વિ. [સં. कर्ण > कन्न દ્વારા] બાજુએ આવેલું–

**કાનેડી** સ્ત્રી. ઓખા પાસે મળતી એક જાતની માશલી

**કાનેડું** ન. [જુઓ 'કાનેડ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.) કાંઠા સુધી ઘાસથી ભરેલી નાની ટોપલી

**કાનેતર** ન. [જુઓ 'કાન' દ્વારા.] પતંગની પાછળ બંધાતો દોરો. (૨) જાદૂ. (૩) ખોડખાંપણ, દોષ. (૪) ખોટકો, નડતર. (૫) ભૂત-પ્રેતાદિની અસર, વળગાડ. (૬) વાંધો, હરકત. (૮) શંકા, વહેમ. (૮) કારણ, બહાનું

**કાનેર** (-રચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાન' દ્વારા.] સરહદ, સીમાડો

**કાનેવાળિયો** પું. [જુઓ 'કાન' દ્વારા.] ચેતવણી આપનાર માણસ, મળતિયો

**કાનેસંગ** (-સઙ્ગ) સ્ત્રી. પથ્થરની ખાણ

**કાનો** પું. [સં. कर्णक- > कन्नअ-] લિપિમાં વર્ણની જમણી બાજુ 'આ'ને બદલે વપરાતી પાઈ (બ્રાહ્મી લિપિમાં વર્ણ પછી એના ડાબે ઉપરને ખૂણે કાનને સ્થાને એ નાની રેખા આવતી તેનો વિકાસ). (૨) કાંઠો, વાસણની કિનારી. (૩) પતંગનો બંધાતો દોરો

**કાનોકાન** જુઓ 'કાને-કાન.'

**કાનોડી** સ્ત્રી. બ્રાહ્મી વર્ગની એક વનસ્પતિ, ભાત-ગિલોડી

**કાનોડું** ન. કુંભાર લોકો વાસણને ચાક ઉપરથી ઉતારતાં એને લીસું કરવા માટે પાણીમાં પલાળી ઉપયોગ કરતા હોય છે તે લૂગડાની પટ્ટી

**કાનો-માત** ન., બ. વ. [જુઓ 'કાનો' + સં. मात्रा + પ્રા. मत्ता], **-તર** ન., બ. વ. [+ સં. मात्रा > ગુ. 'માતર.' અર્વા. તદ્દભવ], **-ત્રા** ન., બ. વ. [+ સં.] લિપિમાં વર્ણની પછી ડાબી બાજુ કાનો અને ઉપરને મથાળે માત્રા = 'ઓ' સ્વરને માટેનું ચિહ્ન. (૨) પતંગને બંધાતો એ રીતનો દોરો

**કાનોર** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કાન' દ્વારા.] છેવટની હદ ઉપર

**કાપ** પું. [જુઓ 'કાપવું.'] કાપવું એ, કાપો. (૨) કાપવાથી પડતો આંકો. (૩) લોકસભા-ધારાસભા વગેરે લોકશાહી સંસ્થાઓમાં અંદાજપત્ર રજૂ કરતી વેળા નામની રકમનો કાપ મૂકી દરખાસ્ત કરવામાં આવે છે એ જાતની ચર્ચા-માંગ, 'કટ-મોશન.' (૪) સ્ત્રીઓના કાનનું એક ઘરેણું. [૦ કાઢવો (રૂ. પ્ર.) કાપડ વેતરવું. ૦ મૂકવો (રૂ. પ્ર.) કાપવું, વેતરવું. (૨) ઓછું કરવું, કાપી લેવું]

**કાપ-કૂપ** (કાપ્ય-કૂપ્ય), **-પી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાપવું,'–દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] કાપવું એ. (૨) નસ્તર, વાઢકાપ. (૩) (લા.) કરકસર. (૪) (નોકરી વગેરેમાંથી) ઓછું કરવું એ, 'રિટ્રેંચમેન્ટ'

**કાપટચ** ન. [સં.] કપટ, છળ, પ્રપંચ, દગો. (૨) દુષ્ટતા

**કાપડ** ન. [સં. कर्पट > कप्पड] સીવ્યા વિનાનું આખું કપડું, કાપડ, 'પીસ-ગુડ્ઝ'

**કાપડ-ઉદ્યોગ** પું. [+ સં.] કાપડના ઉત્પાદનનો ઉદ્યોગ, 'ટેક્સ્ટાઇલ-ઇન્ડસ્ટ્રી'

**કાપડ-નિયામક** વિ., પું. [+ સં.] કાપડના ઉદ્યોગ ઉપર દેખરેખ રાખનાર, 'ટેક્સ્ટાઇલ-કન્ટ્રોલર'

**કાપડ-બજાર** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'બજાર.'] જ્યાં કાપડ જ માત્ર વેચવામાં આવે છે તેવી દુકાનોવાળી બજાર

**કાપડિયો** પું. [સં. कार्पटिक-क- > પ્રા. कप्पडिअअ-] કાપડી સાધુ. (૨). કાપડનો વેપારી

**કાપડી**[1] વિ. [સં. कार्पटिक- > कप्पडिअ-] કાપડનું બનાવેલું, કાપડ ચડાવેલું. (૨) પું. દેવીપૂજક સાધુ-બાવાનો એક પ્રકાર, કાપડિયો [કાપડું

**કાપડી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'કાપડું' ગુ. 'ઈ' પ્ર. સ્વાર્થે] નાનું

**કાપડી-પંથ** (-પન્થ) પું. [જુઓ 'કાપડી[1]' + 'પંથ.'] કાપડી બાવાઓનો સંપ્રદાય. (સંજ્ઞા.)

**કાપડું** ન. [સં. कार्पटक- > પ્રા. कप्पडअ-] કાપડનું બનાવેલું સ્ત્રીઓનું છાતીનું સીવેલું વસ્ત્ર, કાંચળી. (૨) (લા.) દાયજા-આણાનું વસ્ત્ર. (૩) પિયરમાંથી કે ભાઈ તરફથી અપાતી દીકરી કે બહેનને ભેટ. [૦ ઉતારવું (રૂ. પ્ર.) પુરુષ સાથે હલકા ધંધાએ કન્યાને પહેલી વાર સંબંધમાં આવવું. ૦ ૦ ખંખેરવું (-ખક્ખેરવું) (રૂ. પ્ર.) (ચારણિયાણીએ) શાપ આપવો]

**કાપણી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'કાપવું' + ગુ. 'અણું' ક્રિયાવાચક કૃ. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કાપવાની રીત, કાપવાની ઢબ. (૨) ખેતરના મોલની લણણી

**કાપણી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'કાપવું' + ગુ. 'અણું' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કાપવાનું હથિયાર, કાતર

**કાપતું** વિ. [જુઓ 'કાપવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] (લા.) મોટી રકમમાં નાની રકમ સમાવીને ગણાતું (વ્યાજ), કાપિયું (વ્યાજ) (ચક્રવૃદ્ધિ વ્યાજનો એક પ્રકાર)

**કા-પથ** પું. [સં.] કુ-માર્ગ, ખરાબ માર્ગ

**કાપરિયા** સ્ત્રી. કપૂર જેવી વાસવાળી કેરીની એક જાત

**કાપરસ** પું. કંજૂસ, સૂમ

**કાપલા-કૂપલી** ન., બ. વ. [જુઓ 'કાપલો'–દ્વિર્ભાવ; (જુઓ 'કાપ-કૂપ.')] કાતરથી કે ઓજારથી કપડાં વગેરેના કરેલા નાના મોટા ટુકડા

**કાપલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાપલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કાગળની કપડાની કે પાનની કાપેલી પટ્ટી, નાનો કાપલો

**કાપલો** પું. [જુઓ 'કાપવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર. + 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કાપડનો કાગળનો કે પાનનો કાપેલો ટુકડો. (૨) લોઢાનું ફણાવાળું તીર

**કાપવું** સ. ક્રિ. [સં. क्लृप्-कल्प्- > પ્રા. कप्प-] ચાકુ તલવાર વગેરે ધારવાળા હથિયારથી વસ્તુને છેદી અલગ કરવી, વાઢી જુદું પાડવું. (૨) સંબંધ તોડવો. (૩) ઓછું કરવું, ઘટાડવું. (૪) ગંજીફાની રમતમાં રમાતી ભાતનું પત્તું ન હોય તો હુકમનાં પત્તાં ઊતરવાં. [કાપી મૂકવું (રૂ.પ્ર.) નાત બહાર મૂકવું. કાપી લેવું (રૂ.પ્ર.) થાય તે કરી લેવાનું કહેવું.

કાચું કાપવું (રૂ. પ્ર.) સમય પહેલાં કરી બગાડવું. **કાલ કાપવો** (રૂ.પ્ર.) સમય વિતાડવો. **નોતરું કાપવું (નોતરું-)** (રૂ.પ્ર.) નાત બહાર મૂકવું]

**કાપાકાપ** (-પ્ય), **-પી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાપવું' દ્વિર્ભાવ+ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ભારે કતલ, ખૂનરેજી

**કાપાકૂપ** (-પ્ય), **-પી** સ્ત્રી. જુઓ 'કાપવું -દ્વિર્ભાવ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કાપકૂપ. (૨) (લા.) કરકસર

**કાપાલિક** પું. [સં.] માથાની ખોપરીઓ રાખનાર શિવનો ઉપાસક અઘોરી પંથનો બાવો. (૨) એ પંથ કે સંપ્રદાય. (સંજ્ઞા.) [વ્યાજનો એક પ્રકાર, કાપતું

**કાપિયું** ન. [જુઓ 'કાપવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ચક્રવૃદ્ધિ

**કાપીરેણુી** પું. [રવા.] વધારે પડતો અવાજ, ઘોંઘાટ

**કા-પુરુષ** પું. [સં.] અધમ માણસ. (૨) બીકણ કાયર માણસ, બાયલો. (૩) નપુંસક, હીજડો

**કાપુરુષ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] કાપુરુષ હોવાપણું

**કાપુસ** ન. [સં. कार्पास- > कप्पास, હિં.] કપાસ, રૂ

**કાપો** પું. [જુઓ 'કાપવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] કાપ, ચીરો. (૨) કાપવાથી થતો ઊભો લીટો, આંકો

**કાપોટવું** અ. ક્રિ. ભાગી જવું, નાસી જવું

**કાપોતી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] પારેવાને લગતું. [૦ **વૃત્તિ** (રૂ. પ્ર.) પારેવાની જેમ વીણીને પરિમિત કણ ખાવાનું વલણ]

**કાફર** વિ. [અર. કાફિર્ > ફા. કાફર] પરમેશ્વરનો ઉપકાર ન માનનાર. (૨) ઇસ્લામી શરિયતને ન અનુસરનાર. (૩) (લા.) અધર્મી, નીચ, દુષ્ટ

**કાફર-ચોટી** સ્ત્રી. [ + જુઓ 'ચોટી.'] (અંગ્રેજોને 'કાફર' માની એમને અનુસરી સ્વીકારવામાં આવેલી) માથાના બાલ કાપવાની એક ઢબ, બાબરી (તિરસ્કારમાં)

**કાફલો** પું. [ અર. કાફ્લહ્ ] લોકોનો પ્રવાસી સંઘ. (૨) દરિયાઈ લશ્કરી વહાણોનો સમૂહ, 'નેવી'

**કાફિયા** પું. [અર. 'કાફિયહ્' -પાછળ આવનાર ] ગઝલ પ્રકારનો અંત્યાનુપ્રાસ, ગઝલી પ્રાસ. [૦ **તંગ કરવા** (-તઙ્ગ-) (રૂ. પ્ર.) ધૂળ ચાટતું કરવું. (૨) મૂંઝવવું, હેરાન કરવું. ૦ **તંગ થવા** (-તઙ્ગ-) (રૂ.પ્ર.) અશક્તિમાન થવું, (૨) મુશ્કેલીમાં આવવું] [પ્રાસ મેળવવો એ

**કાફિયા-બંદી** (-બન્દી) સ્ત્રી. [ + ફા.] ગઝલી પ્રકારનો

**કાફી**¹ સ્ત્રી. એક રાગિણી. (સંગીત.)

**કાફી**² વિ. [અર.] પૂરતું, બસ

**કાફી**³ સ્ત્રી. [પોર્યુ.; અં. કૉફી)] બુંદ-દાણા સેકી એને વાટયા પછી બનાવવામાં આવતો ખાલી પાણીનો કે દૂધ-પાણીનો ગળ્યો ઉકાળો (હવે કુવાડિયા વગેરે પ્રકારનાં બી પણ વપરાય છે.)

**કાફે** ન. [અં.] ઉપાહાર-ગૃહ ('હોટેલ' 'રેસ્ટોરાં'-પ્રકારનું)

**કાબર** (-રચ) સ્ત્રી. મેનાની જાતનું એક સર્વસામાન્ય પંખી. (૨) (લા.) કચકચિયણ, કજિયાખોર સ્ત્રી

**કાબર-કલહ** (કાબરચ-) પું. [+સં.] (લા.) કાબરના કકળાટના પ્રકારનો કચકચવાળો કજિયો [નામની એક રમત

**કાબર-કાગડો** (કાબરચ-) પું. [+ જુઓ 'કાગડો.'] (લા.) એ

**કાબર-કોડી** (કાબર-કોડી) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાબરું' + 'કોડી.'] (લા.) એ નામની એક રમત

**કાબર-કોડો** (કાબર-કોડો) પું. [ જુઓ 'કાબરું' + 'કોડો.'] કાબરચીતરી મોટી કોડી

**કાબર-ચીતરું** વિ. [જુઓ 'કાબરું' + 'ચીતરવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] એક બેથી વધારે રંગવાળું, કાબરું

**કાબરિયું** વિ. [સં. कर्बुरिक-क > પ્રા. कब्बुरिय-अ] જુઓ 'કાબરું.' [**-યાં કરવા** (રૂ.પ્ર.) છાનુંમાનું જવું]

**કાબરી** સ્ત્રી. એક વનસ્પતિ, કસુંબી. (૨) કસુંબીનું બી (એમાંથી તેલ નીકળે છે.) (૩) ઉપલસરી (વનસ્પતિ)

**કાબરી-કોડી** (-કોડી) સ્ત્રી. [ જુઓ 'કાબરું + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'કોડી.'] (લા.) એ નામની એક રમત, કાબર-કોડી

**કાબરું** વિ. [ સં. कबुरक- > પ્રા. कब्बुरअ- ] એક બેથી વધારે રંગવાળું, કાબર-ચીતરું. (૨) ન. એવા રંગનો એક સાપ [તેલ નીકળે છે.)

**કાબરો** પું. [જુઓ 'કાબરી.'] કસુંબીનું ફળ (એના બીમાંથી

**કાબલી** જુઓ 'કાબુલી.'

**કાબલું** વિ. [રવા.] મધુર અસ્પષ્ટ (વચન)

**કાબસ** પું. તેલનો કીટો

**કાબા** પું. [અર. કઅ્બહ્] અરબસ્તાનના મક્કા શહેરમાં આવેલી ઇસ્લામીઓની એક ધાર્મિક ઇમારત (જ્યાં મુસ્લિમો જગતના ભાગોમાંથી કાબાના પવિત્ર પથ્થરનાં દર્શને હજ કરવા જાય છે.) [ ૦ **શરીફ** (રૂ.પ્ર.) પવિત્ર કાબા ]

**કાબુલ** ન. [ફા.; સં. कुभा ] અફઘાનિસ્તાનની રાજધાનીનું નગર. (સંજ્ઞા.)

**કાબુલી** વિ. [ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કાબુલને લગતું. (૨) (લા.) લુચ્ચું. (૩) સ્ત્રી. કાબુલનો એક સિક્કો. (૪) એ નામની વનસ્પતિ

**કાબૂ** પું. [તુર્કી.] અખત્યાર, સત્તા, વશિતા. (૨) અંકુશ, દાબ, ધાક. (૩) (લા.) કબજો. [૦ **ચલાવવો** (રૂ.પ્ર.) સત્તા વાપરવી. ૦ **જામવો** (રૂ.પ્ર.) સત્તા થવી. (૨) મજબૂત પકડ હોવી. ૦ **ધરાવવો** (રૂ. પ્ર.) કબજામાં-સત્તા નીચે હોવું. ૦ **માં રાખવું**, ૦ **રાખવો** (રૂ.પ્ર.) સત્તા નીચે કબજામાં રાખવું ]

**કાબેલ** વિ. [ અર. કાબિલ્ ] હોશિયાર, નિષ્ણાત, પારંગત, પ્રવીણ, આહોશ, પહોંચેલું, પાવરધું

**કાબેલિયત** સ્ત્રી. [ અર. કાબિલિય્યત્ ] કાબેલપણું

**કાબો** પું. સૌરાષ્ટ્રના ઓખામંડળની અગાઉ ચાંચિયાગીરી કરનારી વાઘેર કોમનો પુરુષ. (૨) (લા.) ચોર-લુટારુ પ્રકૃતિનો પુરુષ. (૩) ચતુર, હોશિયાર

**કાબોટવું** અ. ક્રિ. નાસી જવું

**કાબોડી દાવ** પું. [+ ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર. + જુઓ 'દાવ.'] એ નામની એક રમત, અકરી-બકરી

**કાભા** સ્ત્રી. [ સં. કુ-ભાર્યાનું ગુ. લઘુ રૂપ ] જુઓ 'કુ-ભાર્યા.'

**કામ**¹ પું. [સં.] મનની ઇચ્છા, કામના, અભીપ્સા. (૨) ચાર પુરુષાર્થમાંનો ત્રીજો પુરુષાર્થ. (૩) ઇંદ્રિય-સુખ, વિષય-વાસના. (૪) પૌરાણિક રીતે વિષય-વાસનાનો એક દેવ, અનંગ. (સંજ્ઞા.)

**કામ**² ન. [સં. कर्म > પ્રા. कम्म] કર્મ, ક્રિયા, કૃત્ય. (૨) કામગીરી, સેવક કે નોકરને કરવાનું કર્મ. (૩) વ્યવસાય,

ધંધો. (૪) અદાલત વગેરેમાં ચાલતી ક્રિયા, 'ટ્રાયલ.' (૫) ખપ, ઉપયોગ. [૦ આવવું (-મ્ય-) (રૂ. પ્ર.) કામમાં ઉપયોગી થવું. (૨) લડાઈમાં ખપી જવું–મરાઈ જવું. ૦ ઊભું કરવું (રૂ.પ્ર.) કામ ન હોય તો નવું કામ કરવાની પ્રવૃત્તિ કરવી. ૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) સ્ત્રીસંભોગ કરવો. ૦ કરી આપવું (રૂ.પ્ર.) ફાયદો કરી આપવો. ૦ કરી છૂટવું (રૂ.પ્ર.) ફરજ તરીકે કામ કરી આપવું. ૦ કરી લેવું (રૂ.પ્ર.) હેતુ પાર પાડવો. ૦ કાઢવું (રૂ. પ્ર.) કામ ન હોય ત્યાં કામ ઊભું કરવું. ૦ કાઢી નાખ(-નાં)ખવું (રૂ.પ્ર.) મારી નાખવું. ૦ કાઢી લેવું (રૂ.પ્ર.) હેતુ પાર પાડવો. ૦ કામને શીખવે (રૂ.પ્ર.) અનુભવે શિખાય. ૦ ખૂલવું (રૂ.પ્ર.) નવા કામની પ્રવૃત્તિ શરૂ થવી. ૦ ચાલવું (રૂ. પ્ર.) અદાલતમાં મુકદ્દમો ચાલુ થવો. ૦ જોવું (રૂ.પ્ર.) કૃતિથી મનુષ્યની પરીક્ષા કરવી. ૦ થવું (રૂ.પ્ર.) કામ પાર પડવું. ૦ તમામ થવું (રૂ.પ્ર.) મરણ થવું. ૦ દેવું (રૂ.પ્ર) ઉપયોગી થવું. ૦ નું (રૂ.પ્ર.) જરૂરનું, ઉપયોગી. ૦ નું ચોર (રૂ.પ્ર.) કામ ન કરવાની કે ઓછું કરવાની દાનતવાળું. ૦ પડવું (રૂ.પ્ર.) જરૂરિયાત ઊભી થવી. ૦ પાડવું (રૂ.પ્ર.) સંસર્ગમાં આવવું. ૦ બગડવું (રૂ.પ્ર.) મામલો ખરાબ થવો. ૦ બનવું (રૂ.પ્ર.) સફળતા મળવી. ૦ મળવું (રૂ.પ્ર.) રોજગારી મળવી. ૦ માં આવવું (રૂ.પ્ર.) જુઓ 'કામ આવવું.' ૦ માં કામ કરી લેવું (રૂ.પ્ર) મુખ્ય કામમાં બીજું બીજું કામ સાધવું. ૦લાગવું (કામ્ય-) (રૂ.પ્ર.) જુઓ 'કામ આવવું(૧).' ૦સરવું (રૂ.પ્ર.) સફળતા મળવી. ૦ સંભાળવું (-સમ્ભાળવું) (રૂ.પ્ર.) ફરજ બજાવવા તત્પર થવું. ૦એ લાગવું (રૂ.પ્ર.) ઉદ્યોગ કરવા મંડી પડવું]

**કામ[3]** (-મ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાંબ.'] કાંબ, છડી, કામડી. (૨) પતંગમાંની કમાન. [૦ છટકવી (રૂ. પ્ર.) પતંગની કમાનનો એક કે બેઉ છેડા કાગળથી છૂટા પડવા. (૨) મગજની સમતુલા ગુમાવવી. ૦ મરોડવી (રૂ.પ્ર.) પતંગની કમાનને વાળી વ્યવસ્થિત કરવી ]

**કામ-કઢું** વિ. [જુઓ 'કામ[2]' + 'કાઢવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર. ] યુક્તિથી બીજા પાસેથી કામ કરાવી લેનાર. (૨) (લા.) સ્વાર્થ-સાધુ

**કામ-કરંદું** (-કરન્દું) વિ. [જુઓ 'કામ[2]' + 'કરંદું.'] કામ કરે તેવું, કર્તવ્યનિષ્ઠ, ઉદ્યમી, મહેનતુ

**કામ-કાજ** ન. [જુઓ 'કામ[2]' + 'કાજ,' સમાનાર્થી શબ્દોનો દ્વિર્ભાવ ] કામ અને કાજ, કામગીરી, પરચૂરણ કામ. (૨) સભા વગેરેમાં કરવાનાં કામોની તપસીલ, કાર્ય-સૂચી, 'એજેન્ડા.' (૩) ધંધો-રોજગાર, 'બિઝનેસ'

**કામ-કામી** વિ. [સં., પું.] વિષય-સુખની ઇચ્છાવાળું

**કામ-કેલિ(-લી)** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કામ-ક્રીડા.'

**કામ-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] ચોસઠ પ્રકારની વિદ્યાઓમાંની એક

**કામ-ક્રીડા** સ્ત્રી. [સં.] કામ-વાસનાએ પ્રેરેલી સ્ત્રીસંગને લગતી વિવિધ ક્રિયા

**કામ-ગતિ** વિ. [સં.] ઇચ્છા મુજબ જનારું

**કામ-ગ(-ગી)રી** જુઓ 'કામ-ગીરી.'

**કામગરું** વિ. [ સં. कर्म-कर-क- > શૌ. પ્રા. कम्मगरअ- ] કામમાં મચ્યું રહેનારું, ઉદ્યોગી, કામઢું

**કામ-ગવી** સ્ત્રી. [સં.] કામધેનુ નામની દૈવી ગાય

**કામ-ગાર** વિ. [સં. कर्म-कार > પ્રા. શૌ. कम्म-गार ] કામ કરનાર મજૂર, કામદાર

**કામગારી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] મજૂરી

**કામ-ગીરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કામ[2]' + ફા. 'ગીર' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ફરજ તરીકેનું કામકાજ, 'ડયૂટી'

**કામગીરી-વિસ્તાર** પું. [ + સં.] કામકાજનું ક્ષેત્ર, કાર્ય-ક્ષેત્ર. 'ઓપરેશનલ એરિયા'

**કામ-ગુણ** પું. [સં.] મનુષ્યમાં રહેલું કામ-વાસનાનું લક્ષણ

**કામ-ચર** વિ., પું. [સં.] ઇચ્છા મુજબ ફરનાર, સ્વચ્છંદી

**કામ-ચલાઉ** વિ. [જુઓ 'કામ[2]' + 'ચાલવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] કામ ચલાવવા પૂરતું, 'ટેન્ટેટિવ', 'પ્રોવિઝનલ.' (૨) (નોકરી વગેરેમાં) હંગામી, 'ઍક્ટિંગ'

**કામ-ચાર** પું. [સં.] મરજી માફક વર્તવાની વૃત્તિ કે ક્રિયા, સ્વચ્છંદ, સ્વેચ્છાચાર

**કામચારિણી** સ્ત્રી. [સં.] કામચારી સ્ત્રી, સ્વચ્છંદી સ્ત્રી

**કામચારી** વિ. [સં., પું.] ઇચ્છા મુજબ ફરનારું, સ્વચ્છંદી, સ્વેચ્છાચારી

**કામ-ચેષ્ટા** સ્ત્રી. [સં.] શૃંગારી ચેનચાળા, શૃંગાર-વિલાસ, [કુ-ચેષ્ટા

**કામ-ચોર** વિ. [જુઓ 'કામ[2]' + સં., પું.] (લા.) સોંપેલા કામમાં ઓછું કરવાની વૃત્તિવાળું

**કામ-ચોરી** સ્ત્રી. [ + જુઓ 'ચોરી.'] કામચોર હોવાપણું

**કામ-જિત** વિ. [સં. °जित्] કામવાસના ઉપર વિજય મેળવનારું

**કામ-જોગ** વિ. [ સં. कर्म-योग्य > પ્રા. कम्मजोग्ग ], -ગું વિ. [ + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર. ] કામમાં ઉપયોગી થાય તેવું, કામ-પૂરતું

**કામ-જ્વર** પું. [સં.] કામ-વાસનાને લીધે શરીરનું તપી આવવું એ. (૨) (લા.) કામ-વાસનાની પ્રબળતા

**કામટી(-ડી,-રી)** સ્ત્રી. કાંડા અને કોણી વચ્ચેનો ભાગ

**કામઠું** વિ. [સં. काम-वृत्तक- > પ્રા. काम-उट्टअ-] કામુક, કામી, વિષયી [નાનું કામઠું-ધનુષ

**કામઠડી** સ્ત્રી. [ જુઓ 'કામઠડું' ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] તદ્દન

**કામઠ-ડું** ન. [જુઓ 'કામઠું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] નાનું કામઠું-ધનુષ

**કામઠિયો** વિ.,પું. [ જુઓ 'કામઠું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર. ], **કામઠી[1]** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] કામઠેથી લડનારો સૈનિક, તીરંદાજ, ધનુર્ધારી

**કામઠી[2]** સ્ત્રી. [ જુઓ 'કામઠું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય ] નાનું કામઠું. (૨) કામઠાના આકારનું તંતુવાદ્ય વગાડવાનું સાધન. (૩) દેશી ચરખાના ફણા સાથે રૂ ન વીંટાય એ માટે આવતી વાંસની પટ્ટી

**કામઠું** ન. [ જુઓ 'કામ[3]' દ્વારા.] કાંબમાંથી બનાવાતું હોઈ ) ધનુષ. (૨) પીંજણને ઊંચે નીચે થવા બંધાતું ખપાટની કાંબનું સાધન [ખપાટિયાંની દીવાલ

**કામઠ-કોટ** પું. [ જુઓ 'કામઠું' + 'કોટ.' ] કામઠાં-

**કામઠ-કોટિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] કામઠાની દીવાલવાળું

(૨) લા. ભાંગું ભાંગું થઈ પડે તેવું. (૩) ન. કામડાંની દીવાલોવાળું મકાન

**કામડિયો** પું. ઇમામી-ઇસ્માઇલી (ખોજા) સંપ્રદાયનો એક ઇકકાબ, એ ધર્મની મંડળીઓનો સહાયક પટેલ (હોદ્દો)

**કામડી¹** સ્ત્રી. [ સં. कामठिका- > પ્રા. कामढिआ ] કાચબાની ઢાલ શંખ વગેરેમાંથી બનાવેલી ચૂડી. (૨) કાચની બંગડી

**કામડી²** સ્ત્રી. [જુઓ 'કામડું'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] વાંસની કે ઝાડની નાની સોટી, કાંબ. (૨) રૂ ઝૂડવાની સોટી

**કામડી³** જુઓ 'કામઠી.'

**કામડું** ન. [ જુઓ 'કાંબ' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] વાંસ કે ઝાડની સોટી કે ચીપ. (૨) વિ. વાંસનું

**કામઢું** વિ. [ સં. कर्मठक- પ્રા. कम्मढअ- ] કામ કર્યા કરનારું, સતત ઉદ્યોગી રહેતું, કામગરું

**કામણ** ન. [સં. कार्मण > પ્રા. कम्मण] વશીકરણ, મોહિની. (૨) ધંતર-મંતર, ટુચકો, જાદૂ

**કામણ-કૂટિયું** વિ. [ + 'કૂટવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] કામણ-ટૂમણ કરનાર, જાદૂ કરનાર

**કામણગારું** વિ. [સં. कार्मण-कारक > શૌ. પ્રા. कम्मण-गारअ- ] મોહ ઉપજાવે તેવું, કામણ કરનારું, મોહક. (૨) (લા.) વરણાગિયું [મેલી વિદ્યા, જાદૂ

**કામણ-ટૂમણ** ન. [ જુઓ 'કામણ,' દ્વિર્ભાવ.] ધંતર-મંતર,

**કામણ-ટૂમણિયું** વિ. [ +ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર. ] કામણ-ટૂમણ કરનારું

**કામણ-પંઢિકાઈ** ( -પણ્ઢિકાઈ) સ્ત્રી. હોળી [કામણ

**કામણિયું** ન. [જુઓ 'કામણ' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**કામ-તંત્ર** ( -તન્ત્ર) ન. [સં.] કામશાસ્ત્ર

**કામતાઈ** સ્ત્રી. [સં. काम-ता + ગુ. 'આઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર ] કામુકપણું, લંપટાઈ, વિષયાસક્તિ [વિષયાસક્તિ

**કામ-તૃષ્ણા** સ્ત્રી. [સં.] વિષયની પ્રબળ આકાંક્ષા, પ્રબળ

**કામ-દગ્ધ** વિ. [સં.] વિષય-વાસનાથી બળેલું, અત્યંત વિષયાસક્ત [કરેલું કામદેવનું બળવાનું

**કામ-દહન** ન. [સં.] પૌરાણિક આખ્યાયિકા પ્રમાણે મહાદેવે

**કામદા** સ્ત્રી. [સં.] ચૈત્ર સુદિ અગિયારસ. (સંજ્ઞા.)

**કામદાની** સ્ત્રી. [ફા. નવો શબ્દ] એક પ્રકારનું સોનેરી બુટ્ટાદાર સુતરાઉ લૂગડું

**કામ-દાર** પું. [ફા.] કામ કરનાર મજૂર, કામગાર, 'વર્કમેન', 'એમ્પ્લોયી.' (૨) ગરાસદારનો સહાયક વહીવટી અધિકારી. [૦ની બાબ (રૂ. પ્ર.) ખેતીની ઊપજમાંથી વહીવટી કામદારને આપવામાં આવતી લેતરી

**કામદાર-પક્ષ** પું. [ + સં.] કારખાનાં વગેરેમાં કામ કરનારા મજૂરો વગેરેનો સંગઠિત રાજકીય પક્ષ, મજૂર-પક્ષ

**કામદાર-વર્ગ** પું. [+ સં.] મજૂર-વર્ગ, કારીગર-વર્ગ, મજૂરોનો સમૂહ [વ્યવસ્થિત મંડળ

**કામદાર-સંઘ** (-સઙ્ઘ) પું. [ + સં. ] મજૂરોનો સમૂહ–એનું

**કામદાર-સુખડી** સ્ત્રી. [ + જુઓ 'સુખડી.' ] અગાઉ ગરાસિયા-ગામોમાં ખેતીની પેદાશમાંથી ગરાસિયાના કામદાર અધિકારીને મળતો તે લાગો

**કામદારી** સ્ત્રી. [ફા.] કામદારનું કાર્ય. (૨) કામદાર-સુખડી. (૩) કામદારના પગારનો વરાડ. (૪) મજૂરી

**કામદારું** ન. [ + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર. ] ગરાસિયાના સહાયક વહીવટીદારનું કાર્ય, કામદારની કામગીરી

**કામ-દુઘા** સ્ત્રી. [સં.] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે ઇચ્છિત આપનારી એક ગાય, કામધેનુ, સુરભિ [નજર

**કામ-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] કામી નજર, વિષય-વાસનાથી ભરેલી

**કામ-દેવ** પું. [સં.] જુઓ 'કામ¹(૪).'

**કામ-ધંધો** (-ધન્ધો) પું. [ જુઓ 'કામ²' + 'ધંધો.' ] વેપાર-રોજગાર, ધંધાકીય કામકાજ

**કામ-ધેન** સ્ત્રી. [ સં. काम-धेनु ] (લા.) ગાયની છાપનાં વસ્ત્ર પહેરી ભીખ માગનારા કાવડિયા બાવાની કાવડ

**કામ-ધેનુ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કામ-દુઘા.' (૨) કામ-ધેન

**કામના** સ્ત્રી. [સં.] ઇચ્છા, આકાંક્ષા, અભિલાષ, એષણા. (૨) કામ-વૃત્તિ, કામ-વાસના

**કામના-વ્યાપાર** પું. [સં.] પસંદગીનું કાર્ય, ઇચ્છા અમલમાં મૂકવાની પ્રવૃત્તિ, 'વૉલિશન'

**કામની**(કામ્યની)સ્ત્રી. [સં. कामिनी] જુઓ 'કામિની.' (પદ્યમાં.)

**કામ-પત્ની** સ્ત્રી. [સં.] પૌરાણિક રીતે કામદેવની પત્ની, રતિ. (૨) કેવળ વિષયભોગને માટે જ પરણવામાં આવેલી સ્ત્રી

**કામ-પરાયણ** વિ. [જુઓ 'કામ²' + સં.] સતત કામમાં મચી રહેલું, કામઢું [કામઢાપણું

**કામપરાયણ-તા** સ્ત્રી. [ + સં. પ્ર. ] કામ-પરાયણપણું,

**કામ-પીડિત** વિ. [સં.] કામ-વાસનાથી પીડાયેલું

**કામ-બંધી** (-બન્ધી) સ્ત્રી. [ જુઓ 'કામ²' + 'બંધી.'] કામ કરવાની અનિચ્છા, કામદારોની હડતાલ, 'લૉક-આઉટ'

**કામ-બાણ** ન. [સં., પું.] (લા.) કામ-વાસનાની તીવ્રતા

**કામ-બાધા** સ્ત્રી. [સં.] વિષયાસક્તિની નડતર, કામવાસના-રોગ

**કામ-ભાવ** પું. [સં.] કામુક-વૃત્તિ, લંપટપણું

**કામ-ભોગ** પું. [સં.] કામ-વાસના ભોગવવી એ, વિષય-સુખ, સંભોગ [મચી રહેલું, કામઢું

**કામ-મગ્ન** વિ. [જુઓ 'કામ²' + સં. ] કામ કરવામાં

**કામમય** વિ. [સં.] વિષય-વાસનાથી ભરેલું, કામુક

**કામ-મીમાંસા** (-મીમાંસા) સ્ત્રી. [સં.] કામશાસ્ત્રને લગતી વિચારણા, 'સેક્સ સાઇકોલૉજી'

**કામ-મૂઢ, કામ-મોહિત** વિ. [સં.] કામ-વાસનાને લીધે વિચાર-શક્તિ ગુમાવી બેઠેલું, કામાંધ

**કામનિક** વિ. [સંસ્કૃતમાં નથી, સંસ્કૃતાભાસી] કામનાવાળું

**કામ(-મિ)યાબ** વિ. [ફા. કામ્યાબ્ ] ફતેહમંદ, સફળ. (૨) નસીબદાર [નસીબદારી

**કામ(-મિ)યાબી** સ્ત્રી. [ ફા. કામ્યાબી ] સફળતા, (૨)

**કામરક** ન. એ નામનું એક ફળ

**કામ-રતિ** સ્ત્રી., **કામ-રસ** પું. [સં.] વિષય-સુખ

**કામ-રસિક** વિ. [સં.] વિષયભોગમાં રસ લેનારું

**કામ-રાગ** પું. [સં.] કામ-વાસના, કામાસક્તિ, વિષયાસક્તિ

**કામ-રાચના** સ્ત્રી. [સં. + સંસ્કૃતાભાસી શબ્દ, 'રાચવું' ઉપરથી] કામવાસનામાં મચ્યા રહેવું એ

**કામરાન** વિ. [ફા.] ફતેહમંદ, વિજયી

**કામરાની** સ્ત્રી. [ફા.] ફતેહમંદી, વિજય. (૨) નસીબ, ભાગ્ય

**કામ-રિપુ** પું. [સં.] પૌરાણિક દૃષ્ટિએ કામ-દેવના શત્રુ મહાદેવ-રુદ્ર

**કામરી** જુઓ 'કામઠી.'

**કામરુ** પું. [સં. कामरूप- > પ્રા. कामरूअ-], -રૂપ પું. [સં.] આસામ દેશનું પ્રાચીન નામ. (સંજ્ઞા.)

**કામરો** પું. વહાણના તૂતકની નીચેનો ભાગ, ભંડાર. (વહાણ.)

**કામ-રોગ** પું. [સં.] વિષયાસક્તિની પ્રબળતા, પ્રબળ વિષય-લાલસા ['લિબિડો'

**કામ-લાલસા** સ્ત્રી. [સં.] વિષય-લાલસા, કામાસક્તિ,

**કામલેટ** સ્ત્રી. ઊન અથવા રેશમનું બનાવેલું એક જાતનું કાપડ

**કામ-લોલુપ** વિ. [સં.] કામ-વાસનામાં ગળા-ડૂબ રહેલું

**કામવતી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] વિષયાસક્ત સ્ત્રી

**કામ-વર** પું. [સં.] ઇચ્છા પ્રમાણે પસંદ કરેલો પતિ

**કામ-વર્ધક,-ન** વિ. [સં.] કામને–વિષયવાસનાને વધારનારું

**કામ-વલું** વિ. [જુઓ 'કામ[૨]' + 'વલું' ત. પ્ર.] કામગરું, કામઢું [કામ-વશ્ય

**કામ-વશ** વિ. [સં.] કામ-વાસનાને અધીન, કામાતુર,

**કામ-વશાત્[૧]** ક્રિ.વિ. [સં. काम- ક્રિ.વિ. वशात् પાં.વિ , એ.વ.] કામ-વાસનાને અધીન બનીને '[એ.વ.] કામકાજ નીકળવાથી

**કામ-વશાત્[૨]** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કામ[૨]' + સં. वशात् પાં.વિ.

**કામ-વશ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'કામ-વશ.'

**કામ-વાસના** સ્ત્રી. [સં.] કામલોલુપતા, વિષયાસક્તિ, કામ-લાલસા, 'લિબિડો'

**કામ-વાળી** સ્ત્રી [જુઓ 'કામવાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઘરમાં કામ કરનારી નોકર સ્ત્રી

**કામ-વાળું** વિ. [જુઓ 'કામ[૨]' + ગુ. 'વાળું' ત. પ્ર.] ઘરમાં કામ કરનાર નોકરિયાત

**કામ-વિકાર** પું. [સં.] વિષયેચ્છાને લીધે થતો મનોવિકાર, 'સેક્સ્યુઅલ ઇમ્પલ્સ' (દ.બા.)

**કામ-વિજ્ઞાન** ન. [સં.] કામ-શાસ્ત્ર, કામ-તંત્ર

**કામ-વિહ્વલ(-ળ)** વિ. [સં.] વિષય-વાસનાથી બેચેન રહેનારું

**કામવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'કામ,[૨]' ના. ધા.] કમાવું, કમાણી કરવી, રળવું. **કમાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કામ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કામના, વિષય-વાસના વિશેની પ્રબળ લાગણી, કામ-વાસના, 'લિબિડો'

**કામશ(-સ)** પું., -શ (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કામસ.'] (લા.) મડદાં બળતાં થતી કપડાની મેશ. (૨) જુઓ 'કંપાણ.' (૩) શેરડીનો રસ ઊકળતાં તરી આવતો મેલ. (૪) મસ્તીમાં આવેલા પ્રાણીની ગરદનની આસપાસ જણાતી કાળા રંગની ઝાંય

**કામ-શર** પું. [સં.] જુઓ 'કામ-બાણ.'

**કામ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] જેમાં કામ-ક્રીડાને લગતી શાસ્ત્રીય મીમાંસા કરવામાં આવી હોય તેવું શાસ્ત્ર, કામ-તંત્ર

**કામ-શાંતિ** (-શાન્તિ) સ્ત્રી. [સં.] વિષય-વાસનાનું શાંત થવાપણું

**કામશિ(-સિ)યું** ન. [જુઓ 'કામસ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] શેરડીના રસ ઉપર આવતો મેલ એકઠો કરવાનું સાધન

**કામસ** પું., (-સ્ય) સ્ત્રી. [સં. कल्मष > પ્રા. कम्मस પું.]

**કામ-સખા** પું. [સં.] કામોત્તેજના કરનારી વસંત ઋતુ

**કામ-સર** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કામ[૨]' + 'સર' એ 'માટે'ના અર્થનો અંત્યગ] કામને લઈ

**કામ-સાધુ** વિ. [જુઓ 'કામ[૨]' + 'સાધવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] પોતાનું કામ સાધનારું, સ્વાર્થી, મતલબી, સ્વાર્થ સાધુ

**કામસિયું** જુઓ 'કામશિયું.' [(સંજ્ઞા.)

**કામ-સૂત્ર** ન. [સં.] કામશાસ્ત્રનો વાત્સ્યાયન-રચિત સૂત્રગ્રંથ.

**કામ-સેવન** ન. [સં.] મૈથુન, સંભોગ [નાના હેતુવાળું

**કામ-હેતુક** વિ. [સં.] જેના મૂળમાં કામ-વાસના છે તેવું, કામ-

**કામળ(-ળ્ય)** સ્ત્રી. [સં. कम्बली] નાનો કામળો, ધાબળી, કાંબળી

**કામળિયો** પું. [સં. काम्बलिकक- > પ્રા. कंबलियअ-] કામળીનાં જેવાં રૂવાંવાળો એક ચોમાસુ જીવડો. (૨) જુઓ 'કામઠિયો.'

**કામળી** સ્ત્રી. [સં. कम्बलिका > પ્રા. कंबलिआ] જુઓ 'કામળ.'

**કામળો** પું. [સં. कम्बलक- > પ્રા. कंबलअ-] બે પાટની મોટી કામળી, ધાબળો, સુંવાળો. (૨) જુઓ 'કામળિયો(૧).'

**કામા** સ્ત્રી. [સં.] કામિની, સુંદર સ્ત્રી, સૌભાગ્યવતી સ્ત્રી

**કામા-કૂટું, -ટ્યું** વિ. [જુઓ 'કામ[૨]' + 'કૂટવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર., 'યું' ભૂ. કૃ. પ્ર.] કામનું ચોર, આળસુ

**કામાક્ષી** સ્ત્રી. [સં. काम + अक्षि > अक्ष + 'ई' સ્ત્રીપ્રત્યય] આંખમાં વિષય-વાસના હોય તેવી સ્ત્રી. (૨) દુર્ગા દેવીનું એક સ્વરૂપ (કૌલિક મતવાળાઓની અધિષ્ઠાત્રી). (સંજ્ઞા.)

**કામાખ્યા** સ્ત્રી. [સં. कामा + आ-ख्या] દુર્ગાનું એક નામ, કામાક્ષી. (સંજ્ઞા.) [અગ્નિ, અગ્નિ-જ્વર

**કામાગ્નિ** પું. [સં. काम+अग्नि] વિષય-વાસનારૂપી સતત તપાવતો

**કામાટ(-ઠ)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કામાટી' +ગુ. 'અણ' સ્ત્રી-પ્રત્યય] કામાટીની જાતની સ્ત્રી [એક હિંદુ જાતિ. (સંજ્ઞા.)

**કામાટી(-ઠી)** વિ., પું. ખેતી અને મજૂરી કરનારી મહારાષ્ટ્રની

**કામાતુર** વિ. [સં. काम + आतुर] વિષયવાસનાથી ભરેલું. વિષયી, કામી

**કામાનલ(-ળ)** પું. [સં. काम + अनल] જુઓ 'કામાગ્નિ.'

**કામાયુધ** ન. [સં. काम + आयुध] કામદેવનાં ફૂલ વસંત વગેરે હથિયાર

**કામારિ** પું. [સં. काम + अरि] જુઓ 'કામ-શત્રુ.'

**કામાર્ત** વિ. [સં. काम+आर्त] વિષયવાસનાથી પીડાયેલું, કામાતુર

**કામાર્થી** વિ. [સં. काम + अर्थी પું.] વિષયેચ્છાને પોષવા માગતું

**કામાવસ્થા** સ્ત્રી. [સં. काम + अव-स्था] વિષય-વાસનાની તૃપ્તિ કરવા માટેની પરિસ્થિતિ [પ્રબળ વિષય-વાસના

**કામાવેગ** પું. [સં. काम + आ-वेग] કામની પ્રબળ ગતિ,

**કામાવેશ** પું. [સં. काम + आ-वेश] વિષયવાસનાનો તોર

**કામાસક્ત** વિ. [સં. काम + आ-सक्त] કામાતુર, વિષયી

**કામાસક્તિ** સ્ત્રી. [સં. काम + आ-सक्ति] કામ-વાસના

**કામાસન** ન. [સં. काम + आसन] કામ-વાસનાને અંકુશમાં લેવાને માટેનું યોગીનું એક આસન. (યોગ.)

**કામાસ્ત્ર** ન. [સં. काम + अस्त्र] જુઓ 'કામાયુધ.'

**કામાળ** વિ. [જુઓ 'કામ[૨]' + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.] કામ કર્યા કરે તેવું, કામગરું

**કામાળી** વિ., સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' પ્રત્યય] કામઢી સ્ત્રી

**કામાંધ** (કામાન્ધ) વિ. [સં. काम + अन्ध] વિષય-વાસનાને કારણે ભાન ભૂલેલું
**કામાંધ-તા** (કામાન્ધતા) સ્ત્રી. [સં.] કામાંધ હોવાપણું
**કામિકા** સ્ત્રી. [સં.] આષાઢ વદિ અગિયારસ. (સંજ્ઞા.)
**કામિત** વિ. [સં.] ઇચ્છેલું. (૨) ન. ઇચ્છા, મરજી
**કામિની** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કામા.'
**કામિયાબ** જુઓ 'કામયાબ.'
**કામિયાબી** જુઓ 'કામયાબી.' [કામાતુર, વિષયી
**કામિયો** પું. [સં. कामिक-क- > પ્રા. कामियअ-], કામી,
**કામી** વિ., પું. [સં., પું.], **કામુક** વિ. [સં.] કામાતુર
**કામુક-તા** સ્ત્રી. [સં.] કામુકપણું
**કામુકા,-કી** સ્ત્રી. [સં.] કામુક સ્ત્રી
**કામું** ન. [સં. कर्मक- > પ્રા. कम्मअ-] કામ, કાર્ય, ક્રિયા
**કામેચ્છા** સ્ત્રી. [સં. काम + इच्छा] વિષયભોગની ઇચ્છા
**કામેચ્છુ, ૦ક** વિ. [સં. काम+इच्छु, ०क], **કામેપ્સુ, ૦ક** વિ. [સં. काम +ईप्सु, ०क] વિષયવાસનાવાળું, વિષય-ભોગ ઇચ્છનારું
**કામૈષણા** સ્ત્રી. [સં. काम–एषणा] જુઓ 'કામેચ્છા.'
**કામો** પું [સં. कर्मक- > પ્રા. कम्मअ-ન.] (લા.) હલકું કામ, નિંદ્ય કામ
**કામોઢું** ન. [જુઓ 'કામ[૨]' દ્વારા.] કામમાં ગૂંથાયેલું, કામ-મગ્ન
**કામોત્તેજક** વિ. [સં. काम + उत्तेजक] કામ-વાસનાને ઉશ્કેરનારું
**કામોત્તેજના** સ્ત્રી. [સં. काम + उत्तेजना] કામુકતાનો ઉશ્કેરાટ, વિષય-વાસનાની પ્રબળ જાગૃતિ
**કામોત્તેજિત** વિ. [સં. काम + उत्तेजित] કામ-વાસનાના ઉશ્કેરાટવાળું [વિષય-વાસનાની જાગૃતિ
**કામોત્પત્તિ** સ્ત્રી. [સં. काम + उत्पत्ति] કામવિકારનો જન્મ,
**કામોત્સવ** પું. [સં. काम + उत्सव] ચૈત્ર સુદિ ૧૩ અને ૧૪ ને દિવસે ઊજવાતો કામદેવનો તહેવાર. (સંજ્ઞા.)
**કામોદ** પું. [સં. कामोदा સ્ત્રી.] એ નામનો એક રાગ. (સંગીત.)
**કામોદય** પું [સં. काम + उदय] કામ-વાસનાની જાગૃતિ
**કામોદ્દીપક** વિ. [સં. काम + उद्दीपक] જુઓ 'કામોત્તેજક.'
**કામોદ્દીપન** ન. [સં. काम + उद्दीपन] જુઓ 'કામોત્તેજના.'
**કામોન્મત્ત** વિ. [સં. काम + उन्मत्त] કામ-વાસનાથી ગાંડા જેવું બનેલું [સંભોગની ગાંડપણ ભરેલી ઇચ્છા
**કામોન્માદ** પું. [સં. काम + उन्माद] કામ-વાસનાનું ગાંડપણ,
**કામોપભોગ** પું. [સં. काम + उप-भोग] કામ-વાસનાનો અનુભવ લેવો એ, સંભોગ-ક્રિયા, મૈથુન, વિષય-સુખ ભોગવવાપણું
**કામોપહત** વિ. [સં. काम+उप-हत] વિષય-વાસનાથી ઘવાયેલું–ઉત્તેજિત થયેલું [કરનારું, નોકર-ચાકર
**કામોરું** વિ. [સં. कर्मपूरक- > પ્રા. कम्मऊरअ-] કામમાં સહાય
**કામોરો** પું. [જુઓ 'કામોરું.'] (લા.) રાજકાજમાં સહાયક અમલદાર, કામદાર, કારભારી
**કામ્ય** વિ. [સં.] ઇચ્છા કરવા યોગ્ય, કામના કરવા યોગ્ય, સકામ. (૨) વિષયેચ્છા ઊભી કરે તેવું. (૩) ન. ઇચ્છિત કર્મ. (૪) કામનાનો વિષય
**કામ્યક** ન. [સં.] કુરુક્ષેત્ર નજીક સરસ્વતી ઉપરનું એ નામનું પાંડવ–કૌરવોના સમયમાં હતું તે એક વન. (સંજ્ઞા.)
**કામ્ય-કામી** વિ. [સં., પું.] કામ્ય કર્મ પાર પડે એવી ઇચ્છા રાખનારું
**કાય** પું. [સં., પું., ન.] કાયા, શરીર, દેહ
**કાય-ચિકિત્સક** વિ. [સં.] વૈદ્ય, ડૉક્ટર, 'ફિઝિશિયન' (દ.કે.)
**કાય-ચિકિત્સા** સ્ત્રી. [સં.] શરીરમાંના રોગનું નિદાન કરવાની ક્રિયા, 'ડાયેગ્નિસિસ'
**કાયટિયો** પું. [જુઓ 'કાયટું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] હિંદુઓમાં મરણોત્તર દસમું-અગિયારમું-બારમું સરાવી આપનારો બ્રાહ્મણ, કાટલિયો
**કાયટું** ન. [સં. काय-वृत्तक- > પ્રા- काय-उट्टअ-] મરણોત્તર દસમું–અગિયારમું–બારમું એ ત્રણ દિવસોની શ્રાદ્ધ-ક્રિયા. [૦ કરવું,૦ .સરાવવું (રૂ. પ્ર.) દસમું-અગિયારમું-બારમું એ ત્રણ દિવસનું શ્રાદ્ધ સરાવવું. ૦ બાળવું (રૂ. પ્ર.) મરણોત્તર તેરમા દિવસનું જ્ઞાતિ-ભોજન કરાવવું]
**કાયણ** ન. ભૂત-પ્રેત
**કાયણી** સ્ત્રી. કાકનાસા નામની વનસ્પતિ
**કાય-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [સં.] દેહ-દમન, ઇંદ્રિય-નિગ્રહ
**કાયદા-કાનૂન** પું., બ. વ. [જુઓ 'કાયદો' + 'કાનૂન.'] ધારા અને પેટા-ધારા
**કાયદા-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [જુઓ 'કાયદો' + સં.] સરકારનું કાયદાઓનો અમલ કરનારું ખાતું, 'જ્યુડિસિયરી'
**કાયદાધીશ** પું. [જુઓ 'કાયદો' + સં. अधीश] કાયદાઓનું અર્થઘટન કરી ફેંસલો આપનાર ન્યાયાધીશ, 'જજ,' 'મૅજિસ્ટ્રેઇટ,' જસ્ટિસ' [કરનાર
**કાયદા-પાલક** વિ. [જુઓ 'કાયદો' + સં.] કાયદાનું પાલન
**કાયદા-પાલન** ન. [જુઓ 'કાયદો' + સં.] કાયદા પ્રમાણે કરી છૂટવાની સ્થિતિ [ગ્રંથ, કાયદાનું પુસ્તક
**કાયદા-પોથી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાયદો' + 'પોથી.'] કાયદાનો
**કાયદા-બદ્ધ** વિ. [જુઓ 'કાયદો' + સં.] કાયદા પ્રમાણે કામ કરવા બંધાયેલું
**કાયદા-બાજ** વિ. [જુઓ 'કાયદો' + ફા. પ્રત્યય] કાયદાની ઝીણવટના જ્ઞાનવાળું, કાયદાના અર્થઘટનને રમાડનારું
**કાયદાબાજી** સ્ત્રી. [ફા. 'ઈ' પ્ર.] કાયદાની ઝીણવટ વિશે દલીલો આપવાની ક્રિયા
**કાયદા-ભંગ** (-ભઙ્ગ) પું. [જુઓ 'કાયદો' + સં.] કાયદાનું ઉલ્લંઘન, કાયદા વિરુદ્ધનું વર્તન, કાયદાનો પ્રબળ અનાદર
**કાયદા-મંત્રી** (-મન્ત્રી) પું. [જુઓ 'કાયદો' + સં.] રાજા ને રાજ્યને કાયદા-તંત્રની જવાબદારી વિશે સેવા આપનાર અમાત્ય-પ્રધાન, 'લૉ–મિનિસ્ટર'
**કાયદા-માન્ય** વિ. [જુઓ 'કાયદો' + સં.] કાયદાની રીતે જેટલું સ્વીકારવામાં આવ્યું હોય કે કાયદાની જેટલાને અનુમતિ હોય તેટલું [લૉફુલ'
**કાયદા-વિરુદ્ધ** વિ. [જુઓ 'કાયદો' + સં.] ગેરકાયદે, 'અન-
**કાયદા-શાસ્ત્ર** ન. [જુઓ 'કાયદો' + સં.] તે તે વિષયના ભિન્ન ભિન્ન કાયદાઓનું શાસ્ત્ર, 'જ્યુરિસ્પ્રુડન્સ'
**કાયદા-શાસ્ત્રી** પું. [જુઓ 'જુઓ 'કાયદો' + સં.] કાયદા-શાસ્ત્રનો નિષ્ણાત, 'જ્યુરિસ્ટ'
**કાયદા-સચિવ** પું. [જુઓ 'કાયદો' + સં.] કાયદા-તંત્રનો

સરકારી જવાબદાર મુખ્ય અમલદાર, 'લૉ-સેક્રેટરી'
**કાયદા બહારનું** (-બા:રનું) વિ. [જુઓ 'કાયદો' + 'બહાર' + ગુ. 'નું' છ. વિ. ના અર્થનો અનુગ] કાયદામાં માન્ય ન હોય તેવું, 'અલ્ટ્રા–વાયરસ' [અંતર્ગત] કાયદા પ્રમાણે
**કાયદા(-દે)-સર** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કાયદો' + ગુ. 'સર'
**કાયદા(-દે)-સરનું** વિ. [+ ગુ. 'નું' છ. વિ., અનુગ] કાયદા પ્રમાણેનું, 'વૅલિડ,' 'લીગલ,' 'ઇન્ટ્રા–વાયરસ'
**કાયદો** પું. [અર. કાઇદહ્] નિયમ, ધારો, 'લૉ,' 'ઍક્ટ,' 'રૂલ,' 'કોડ.' (૨) ચાલતી આવેલી રીત, શિરસ્તો, વિધિ, દસ્તૂર, વ્યવહાર, આચાર. (૩) અરબી શીખવાની પાઠ્ય-પોથી. [-દાની ચૂંગાલ (રૂ. પ્ર.) કાયદાનો ભંગ કર્યો છે એ જાતની પરિસ્થિતિમાં લાવી મૂકવું. -દામાં લેવું (કે સપ-ડાવવું) (રૂ. પ્ર.) કાયદાના બંધનમાં લેવું. ૦ કરવો, ૦ ઘડવો (રૂ. પ્ર.) કાનૂન-ધારા નવા રૂપમાં તૈયાર કરવા. ૦ તોડવો (રૂ. પ્ર.) કાયદા પ્રમાણેની ચાલુ પરિસ્થિતિનો ભંગ કરવો. ૦ નેવે મૂકવો (રૂ. પ્ર.) કાયદા-ભંગ કરવો]
**કાયફળ** ન. [સં. कट्-फल દ્વારા] ઔષધ તરીકે વપરાતું સોપારીના આકારનું એક કઠોર ફળ, કાટફળ
**કાયફળી** સ્ત્રી [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કાયફળનું ઝાડ
**કાયમ** ક્રિ. વિ. [અર. કાઇમ્] સદા, નિરંતર, હંમેશાં. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) નોકરી ઉપર હમેશને માટે રહે એવું કરી આપવું. ૦ જગ્યા (રૂ. પ્ર.) હંગામી નહિ તેવી નોકરી. ૦ થવું (રૂ. પ્ર.) હંગામી મટી નોકરીમાં સ્થિર થવું. ૦ રાખવું (રૂ. પ્ર.) પૂરી બહાલી આપવી, સ્થાપિત રાખવું]
**કાયમ-ખરડો** પું. [જુઓ 'કાયમ' + 'ખરડો.'] ખેતર તથા ખાતેદારને લગતી કાયમની વિગતવાળું તલાટીનું દફતર
**કાયમ-દાયમ** વિ. [અર. काइम्-दाइम्], **કાયમ-નું** વિ. [જુઓ 'કાયમ' + ગુ. 'નું' છ. વિ. ના અર્થનો અનુગ] હમેશાંનું, સનાતન
**કાયમી** વિ. [જુઓ 'કાયમ' + ગુ. 'ઈ' પ્ર.] કાયમનું, હમેશનું, સનાતન, 'પર્મેનન્ટ,' 'પર્પેચ્યુઅલ.' (૨) ચાલુ, 'કૉન્સ્ટન્ટ', 'સબ્સ્ટૅન્ટિવ'
**કાયર** વિ. [સં. कातर > પ્રા. कायर, પ્રા. તત્સમ] નાહિંમત. (૨) થાકી અથવા કંટાળી ગયેલું
**કાયર-તા** સ્ત્રી. [સં.] કાયર હોવાપણું
**કાયરું** વિ. [સં. कातरक- > कायरअ-] જુઓ 'કાયર.'
**કાય-રોગ** પું. [સં.] શારીરિક વ્યાધિ
**કાયલ**[1] (કાઃયલ) વિ. [અર. કાહિલ્] કાયર, ટાળેલું
**કાયલ**[2] પું. જેર-કડી, કાકર, ચોકડું (લગામનું)
**કાયલાઈ, કાયલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાયલ[1]' + ગુ. 'આઈ' -'ઈ' ત. પ્ર.] ગ્લાનિ, ખેદ. (૨) માંદગીથી આવેલી અશક્તિ. (૩) લજ્જા, શરમ
**કાયલો** પું. કાપીને કરેલો ટુકડો
**કાયસ્થ** વિ., પું. [સં.] ઈ. સ. પૂર્વે ૪ થી–૩ જી સદીથી ભારતવર્ષમાં વ્યાપક થયેલી લહિયા–કારકૂની–રાજ્યવહીવટ વગેરેનાં કામ કરનારી આર્યકુળની એક જાતિ (વલભીપુરના 'કાયસ્થ' એ 'વાલમ કાયસ્થ'). (સંજ્ઞા.)
**કાયા** સ્ત્રી. [સં. काय પું.] શરીર. (૨) સ્ત્રીની જનનેંદ્રિયની અંદરનો ગર્ભાશયનો અગ્રભાગ (નબળાઈને કારણે ગુદામાંથી આમણની જેમ વૃદ્ધ સ્ત્રીઓને એ બહાર નીકળી આવે છે.) [૦ તોડવી, ૦ નિચોવી ના(-નાં)ખવી (રૂ.પ્ર.) તનતોડ મહેનત કરવી. (૨) શરીરે કષ્ટ અનુભવવું. ૦ પલટી જવી (રૂ. પ્ર.) શરીરનું રૂપાંતર થઈ જવું. ૦ રાખીને, ૦ સા-(-સાં) ચવી (રૂ. પ્ર.) કાયાને કષ્ટ ન થાય એવું પાકું ધ્યાન રાખીને. ૦ વણસવી (રૂ. પ્ર.) દૂબળું થવું. (૨) રોગ થવો]
**કાયા-કલ્પ** પું. [સં. काय-कल्प] અશક્ત અને જર્જર શરીર તાજું નવું થઈ જાય એવા પ્રકારની ચિકિત્સા
**કાયા-કષ્ટ** ન. [સં. काय-कष्ट], **-ષ્ટિ(-ષ્ટી)** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર., 'કષ્ટિ'રૂપ સંસ્કૃતાભાસી] શારીરિક તકલીફ, દેહ-મન
**કાયાકૂટી** સ્ત્રી. પાંદડામાંથી સુગંધી તેલ નીકળે છે તેવી એક વનસ્પતિ [શરીર, દેહ
**કાયા-ગઢ** પું. [જુઓ 'કાયા' + 'ગઢ.'] શરીરરૂપી કિલ્લો,
**કાયા-ચિકિત્સક** વિ. [સં. काय-चिकित्सक] જુઓ 'કાય-ચિકિત્સક.' [ચિકિત્સા.'
**કાયા-ચિકિત્સા** સ્ત્રી. [સં. काय-चिकित्सा] જુઓ 'કાય-
**કાયા-પલટ** સ્ત્રી., **-ટો** પું. [જુઓ 'કાયા' + 'પલટ'-'ટો.'] શરીરનો ફેર-બદલો, આત્માની એક દેહમાંથી બીજા દેહમાં જવાની ક્રિયા. (૨) વેશ-પલટો. (૩) (લા.) તદ્દન પલટી નાખવું (સુધારવાની દૃષ્ટિએ), 'ઓવર-હૉલિંગ'
**કાયા-ભાવ** પું. [સં. काय-भाव] સંયોજન, આયોજન, સંવ્યવસ્થા, સંગઠન, 'ઑર્ગેનિઝેશન' (દ.બા.)
**કાયા-વાડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાયા' + 'વાડી.'] શરીરરૂપી બગીચો, શરીર [દૈહિક
**કાયિક** વિ. [સં.] કાયાને લગતું, શરીરને લગતું, શારીરિક,
**કાયો** પું. એક જાતની પીળી માટી. (૨) લોહ-ખાર
**કાયોત્સર્ગ** પું. [સં. काय + उत्सर्ग] દેહનો ત્યાગ. (૨) દેહ-ભાવથી મુક્ત થઈ ધ્યાનમાં રહેવાની ક્રિયા, કાઉસગ. (જૈન.)
**કાર**[1] પું. [સં., સ્વતંત્ર વપરાતો નથી; સમાસના ઉત્તરપદમાં 'કરનાર' અર્થમાં 'ગ્રંથકાર' વગેરેના રૂપમાં. આમ છતાં 'વકર' 'શેહ' વગેરે અર્થમાં રૂ. પ્ર. માં મળે છે.] [૦ જવો (રૂ. પ્ર.) વકર જવો, આબરૂ જવી. (૨) સત્તા ગુમાવવી. ૦ પડવો (રૂ. પ્ર.) શેહ પડવી, પ્રતિભા પડવી. ૦ પહોંચવી (-પોંચવી) (રૂ. પ્ર.) શેહ પહોંચવી, –ની ઉપર સત્તા હોવી-થવી]
**કાર**[2] પું. [ફા.] કામ. (આ શબ્દ પણ એકલો નથી વપરાતો, સમાસના પૂર્વપદમાં મળે છે – અરબી–ફારસી ઉછીના શબ્દોમાં 'કારકિર્દી' 'કારકૂન' વગેરેમાં.)
**કાર**[3] સ્ત્રી. [અં.] મોટર-ગાડી
**કારક** વિ. [સં.] કરનાર (સં. માં સમાસના ઉત્તરપદમાં 'કરનાર'ના અર્થમાં આવે છે –એ સાદૃશ્યે 'ફાયદા-કારક' જેવા ભાષા-સંકર પણ સુલભ છે. એ ઉપરાંત સ્વતંત્ર અર્થમાં પણ સં.માં છે:) (૨) બીજા પાસે કરાવનારું, 'કૉ-ઑર્ડિનેટિવ.' (૩) કાર્ય કરનારું, 'ફંક્શનલ' (પ્ર. પં.) (૪) વાક્યમાં એકબીજાં પદોનો વિભક્તિના પ્રકારનો નામિક સંબંધ (પ., બી., ત્રી., ચો., પાં., સા. એ 'કારક વિભક્તિઓ' કહેવાય છે). (વ્યા.)
**કારક-દીપક** પું. [સં.] એ નામનો કાવ્યનો એક અલંકાર.

(કાવ્ય.)

**કાર-કર્દંગી, કાર-કિર્દી** સ્ત્રી. [ફા. કાર્કર્દગી] જીવન દરમ્યાન કરવામાં આવેલું કામકાજ—વહીવટ વગેરે (કારભારનો કાલ, રાજ્યવહીવટનો કાલ, જાહેર જીવન કે અન્ય પ્રકારના જીવનનો કાલ વગેરે)

**કાર-કુન** પું. [ફા.] લખવાનું કામ કરનાર—દફતર હિસાબ વગેરેનું કામ કરનાર કર્મચારી, ગુમાસ્તો, દફતરી, 'ક્લાર્ક'

**કારકુન-ગીરી** સ્ત્રી. [+ જુઓ ફા. 'ગીર' + ફા. 'ઈ' પ્ર.] કારકુનનું કામ, કારકુન તરીકેની નોકરી

**કારકુનિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કારકુનને લગતું

**કારકુની**[1] સ્ત્રી. [ફા.] જુઓ 'કારકુન-ગીરી.'

**કારકુની**[2] વિ. [ફા. + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કારકુનને લગતું

**કારખાન(-ના,-ને)-દાર** વિ. [જુઓ 'કારખાનું' + ફા. પ્રત્યય] કારખાનાવાળું, કારખાનાનું માલિક

**કારખાન(-ના,-ને)દારી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કારખાનાનું માલિક હોવાપણું

**કારખાના-કિંમત** સ્ત્રી. [જુઓ 'કારખાનું' + 'કિંમત.'] કારખાનામાંની પડતર કિંમત, 'એક્સ-ફેક્ટરી પ્રાઇસ'

**કારખાના-દાર** જુઓ 'કારખાન-દાર.'

**કારખાનાદારી** જુઓ 'કારખાનદારી.'

**કાર-ખાનું** ન. [ફા. કાર્ખાનહ્] હુન્નર ઉદ્યોગ વગેરેનું કામ થતું હોય તેવી જગ્યા, 'ફેક્ટરી.' (૨) કોઈ પણ મોટા કામકાજનું સ્થાન, 'વર્ક-શૉપ'

**કારખાને-દાર** જુઓ 'કારખાન-દાર.'

**કારખાનેદારી** જુઓ 'કારખાનદારી.'

**કારગત** સ્ત્રી. અસર. (૩) ક્રિ. વિ. સફળ ફતેહમંદ. [**૦ ચાલવી, ૦ પહોંચવી** (-પોઃચવી) (રૂ. પ્ર.) -ની સત્તા કે અસરમાં હોવું]

**કાર-ચબ** ન. [ફા. કારિચોબી] વેલ-બુટ્ટા, ભરત-ગૂંથણ

**કાર-ચ(-ચો)બી** સ્ત્રી., **કાર-ચોબ** પું., -બી સ્ત્રી. [ફા. કારિચોબી] ગૂંથણ-કામ. (૨) લાકડા ઉપરનું કોતરકામ

**કારજ** ન. [સં. कार्य, અર્વા. તદ્‌ભવ] કાર્ય, કામ. (૨) મરણોત્તર શ્રાદ્ધ બ્રહ્મભોજન વગેરે કાર્ય

**કારજ-પાણી** ન. [+ જુઓ 'પાણી.'] મરણોત્તર શ્રાદ્ધ બ્રહ્મભોજન ઉદકક્રિયા વગેરેનું કાર્ય

**કારટિયું** ન. મડદું. (૨) હોમવાનું નાળિયેર

**કારડિયાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કારડિયો' + ગુ. 'આણી' સ્ત્રીપ્રત્યય] કારડિયા રાજપૂત જ્ઞાતિની સ્ત્રી

**કારડિયો** પું. સૌરાષ્ટ્ર કચ્છ વગેરેની એક રજપૂત જાતિ અને [એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**કારણ** ન. [સં.] હેતુ, ઉદ્દેશ, અર્થ, મતલબ. (૨) કાર્યની ઉત્પત્તિનું મૂળ. (વેદાંત). (૩) કાર્યની ઉત્પાદક સામગ્રી. (વેદાંત., જૈન.) (૪) ભૂતપ્રેત વગેરેનો વળગાડ

**કારણ-અવતાર** પું. [સં., સંધિ વિના] અમુક નિશ્ચિત કરવા માટે ગણવામાં આવતું ઈશ્વરનું ભૂતલ ઉપર ઊતરી આવવું એ

**કારણ કે** ઉભ. [સં. + 'કે[3].'] એનું કારણ એ કે, કેમકે, કાં કે

**કારણ-ગત** વિ. [સં.] કારણ સંબંધી

**કારણ-ગુણ** પું. [સં.] ઉપાદાન કારણનું કાર્યમાં દેખાતું [લક્ષણ. (વેદાંત.)

**કારણ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] કારણ હોવાપણું, હેતુ-ભાવ, 'કૉઝેશન' (મ. ન.), 'કૉઝેલિટી' (મન. રવ.)

**કારણ-દેહ** પું. [સં.] સ્થૂળ અને સૂક્ષ્મ દેહનું ઉત્પાદક મૂળ શરીર, લિંગ-દેહ. (વેદાંત.)

**કારણ-પ્રકાર** પું. [સં.] કારણનો તે તે ભેદ ('સાધારણ, અસાધારણ' બે ભેદ, વળી 'ઉપાદાન' 'નિમિત્ત' એવા બે ભેદ)

**કારણ-બાહુલ્ય** ન. [સં.] કારણો અનેક હોવાની સ્થિતિ, [કારણોનું ઘણાપણું

**કારણ-બ્રહ્મ** ન. [સં.] જડ ચેતનાત્મક સૃષ્ટિના કારણરૂપે રહેલું પરમ તત્ત્વ, અક્ષર બ્રહ્મ. (વેદાંત.)

**કારણ-ભૂત** વિ. [સં.] કારણરૂપે રહેલું, પ્રયોજક

**કારણ-માલા** સ્ત્રી. [સં.] એ નામનો એક અલંકાર. (કાવ્ય.)

**કારણ-રૂપ** વિ. [સં.] કારણના સ્વરૂપમાં રહેલું, મૂળ કારણના સ્વરૂપનું

**કારણ-વશાત્** ક્રિ. વિ. [સં.] કારણ-સર, કારણને લીધે

**કારણ-વાદ** પું. [સં.] ઈશ્વર કે બ્રહ્મ એવું પરમ તત્ત્વ જડ-ચેતનાત્મક સૃષ્ટિના કારણરૂપે રહેલું છે એવા પ્રકારનો મત-સિદ્ધાંત. (વેદાંત.)

**કારણવાદી** વિ. [સં., પું.] કારણવાદમાં માનનારું

**કારણ-શરીર** ન. [સં.] લિંગ-દેહ. (૨) સુષુપ્તિ અવસ્થાનું કલ્પિત શરીર. (શાંકર વેદાંત.)

**કારણ-સર** ક્રિ. વિ. [સં.+ગુ. 'સર' (=પ્રમાણે)] કારણ-વશાત્, કારણને લઈ, સકારણ, હેતુપૂર્વક

**કારણ-સહ** ક્રિ. વિ. [સં. कारणेन सह] કારણ સાથે, સ-કારણ

**કારણ-સિદ્ધ** વિ. [સં.] સકારણ થયેલું, 'રૅશનલ' (હ. દ્વા.)

**કારણાંતર** (કારણાન્તર) ન. [સં. कारण + अन्तर] એકને બદલે કે ઉપરાંત બીજું કારણ

**કારણીભૂત** વિ. [સં.] કારણ ન હોય તે કારણરૂપ બન્યું [હોય તેવું

**કારણોત્તર** પું. [સં. कारण + उत्तर ન.] વાદીની ફરિયાદ સામે પ્રતિવાદીનો રદિયો

**કારણોપાધિ** પું. [સં. कारण + उपाधि] કારણ ન જ હોવા છતાં ઈશ્વર કારણરૂપ છે એવા સિદ્ધાંતનો ઈશ્વર. (શાંકર વેદાંત.)

**કારતક** જુઓ 'કાર્તિક.'

**કારતક-સ્નાન** જુઓ 'કાર્તિક-સ્નાન.'

**કારતકી** જુઓ 'કાર્તિકી.'

**કારતણી** સ્ત્રી. બે વસ્તુને જોડનારું લોઢાનું પાંખિયું

**કારતૂસ** ન. [પોર્ચુ. કાર્તુચો, અં. કાર્ટ્રિજ્] બંદૂકની અંદર ભરી ફોડવાની ટોટી

**કારદાન** ન. [ફા.] યુક્તિ, તદબીર, હિકમત

**કારદાની** સ્ત્રી. [ફા.] યુક્તિમત્તા. હોશિયારી. (૨) અનુભવ, મહાવરો

**કારનિસ** સ્ત્રી. [અં. કૉર્નિસ્] કાંગરી, પડથી, મોતિયું, ['આર્ક-બોર્ડ'

**કાર-પાર્ક** ન. [અં.] મોટરોને ઊભા રહેવાની ખાસ જગ્યા

**કારબી** સ્ત્રી. સરાણની પાટલીને જડેલો લાંબો લાકડાનો કટકો

**કારભાર** પું. [જુઓ 'કાર[2]' + સં.] કારોબાર, વહીવટ. [(૨) રાજ્યવહીવટ

**કારભારણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [+ ગુ. 'અણ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કારભારીની પત્ની

**કારભારી** પું. [ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કારભાર કરનાર,

વહીવટદાર, વહીવટ કરનાર. (૨) દેશી રજવાડાનો દીવાન
**કારભારું** ન. [+ ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] કારભારીના હોદ્દાનું કામ-કાજ, વહીવટ. (૨) (લા.) પંચાત
**કારમાક** વિ. જીવલેણ, જીવ હરી લે તેવું
**કારમીક** વિ. અ-ગમ્ય, ન સમજાય તેવું
**કારમુખ** ક્રિ.વિ. અચાનક, એકદમ, અણધાર્યું
**કારમું¹** વિ. [દે. પ્રા. कारिमअ-] કૃત્રિમ, બનાવટી
**કારમું²** વિ. ભયાનક, બિહામણું. (૨) આકરું
**કારમોક** વિ. કાવતરાખોર. (૨) ક્રિ. વિ. કાર-મુખ, અચાનક
**કારમોદક** ક્રિ. વિ. જુઓ 'કારમુખ.'
**કારયિતા** વિ., પું. [સં., પું.] કરાવનાર
**કારલો** પું. મગદળનો એક દાવ. (વ્યાયામ.)
**કારવવું** જુઓ 'કરવું'માં. (માત્ર 'કરવું–કારવવું' તેમજ સામાસિક ક્રિયાપદોમાં ઉત્તરપદ તરીકે; જેમકે 'જોઈ કારવીને' 'લખી કારવીને' વગેરે રીતે)
**કાર-વહેવાર** (-વે:વાર) પું. [ફા. + જુઓ 'વહેવાર.'] સામાજિક કામકાજ. (૨) (લા.) આબરૂ, પ્રતિષ્ઠા [હિકમત
**કારવાઈ¹** સ્ત્રી. [ફા.] કામકાજ, કાર્યક્રમ. (૨) (લા.) યુક્તિ,
**કારવાઈ²** સ્ત્રી. શેરડીની ઝાંખા પીળા રંગની પાતળી એક જાત
**કારવાન, કારવાં** પું. [ફા. કાર્વાન્] યાત્રીઓનો કાફલો
**કારવી** સ્ત્રી. [સં.] અજમોદ. (૨) શાહજીરું. (૩) ડિકામારી. (૪) સુવા
**કારવો¹** પું. કામ, ક્રિયા. [એક રાગ. (સંગીત.)
**કારવો²** એક જાતનો નાચ, કેરબો. (૨) એ નાચમાં ગાવાનો
**કાર-વ્યવહાર** પું. [ફા. + સં.] જુઓ 'કાર-વહેવાર.'
**કારશિ(-સિ)યો** પું. [જુઓ 'કારસો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] હીંચકની સાંકળ કે સળિયો ઊંચે ભરાવવાનો પાટડી કે ધાબામાં ભરાવેલો આંકડો કે કડું [કામ લેવું
**કારસાવવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'કારસો,' ના. ધા.] યુક્તિથી
**કારસિયો** જુઓ 'કારશિયો.' [કરવાનો કાંટો, કંપાણ
**કારસી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કારસો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] તોલ
**કારસો** પું. યંત્ર. (૨) ગાડાના પૈડાને પાટા ઉપર ચડાવવાનું લોઢાના આંકડિયાવાળું સાધન. (૩) રવાઈના ઉપલા ભાગમાં અને લાકડાના થાંભલા અગર દીવાલની અંદર રાખેલ કડી સાથે રવાઈ જોડવાનું સાધન. (૪) (લા.) હિકમત. (૫) ઇલાજ
**કારસ્તાન** ન. [ફા.] કારખાનું. (૨) (લા.) તોફાન, મસ્તી, ખટપટ, પ્રપંચનું કામ
**કારસ્તાની** વિ. [ફા.] (લા.) તોફાની, મસ્તીખોર, ખટપટી, પ્રપંચી
**કારંજ** (કારઞ્જ) પું. [ફા.] ફુવારો. (૨) હોજ. (૩) ફુવારાવાળો બાગ. (૪) અમદાવાદના ભદ્રના દરવાજા બહાર આવેલું એ નામનું સ્થાન. (સંજ્ઞા.)
**કારંજો** (કારઞ્જો) પું. [ફા. + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે. ત. પ્ર.] જુઓ 'કારંજ(૧)(૨)(૩).'
**કારંડ, ૦વ** (કારણ્ડ, ૦વ) ન. [સં. कारण्डव] એક પ્રકારનું બતક
**કારાઇડો** પું. સિંધુ રાગને મળતો સિંધ કચ્છમાં ગવાતો એક રાગ. (સંગીત.)
**કારાઈ** સ્ત્રી. કરવત
**કારા(-ળા)ખડિયો** જુઓ 'કાળાખરિયો.'
**કારા(-ળા)ખડી** જુઓ 'કાળાખરી.' ['જેલ'
**કારાગાર** ન. [સં. कार + अगार] કારા-ગૃહ, કેદખાનું, તુરંગ,
**કારાગાર-વાસ** પું. [સં.] જેલ-નિવાસ
**કારાગારવાસી** વિ. [સં., પું.] જેલનિવાસી
**કારાગારિક** પું. [સં.] કારાગાર ઉપર દેખરેખ રાખનાર અમલદાર, કારાધ્યક્ષ, 'જેલર'
**કારા-ગૃહ** ન. [સં., પું., ન.] જુઓ 'કારાગાર.'
**કારા-દ્વાર** ન. [સં.] કારાગૃહનો દરવાજો
**કારાધ્યક્ષ** પું. [સં. कारा + अध्यक्ष] કારાગારનો અધિકારી, કારાગારિક, 'જેલર' [કરે છે તે નિંદા
**કારાપારા** પું. સ્ત્રીઓ કુટુંબમાં અણઘટતું કામ કરનારની
**કારાયડો** પું. કાળી ડાંડલીનો હંસરાજ
**કારા-વાસ** પું. [સં.] જેલ-નિવાસ
**કારાવિયું** વિ. કામાકૂડું
**કારિકા** સ્ત્રી. [સં.] શ્લોકબદ્ધ વિવરણનો તે તે શ્લોક–ટૂંકામાં બહુ અર્થ દેખાડનારું શ્લોકબદ્ધ લખાણ. (૨) સૈદ્ધાંતિક પ્રક્રિયાનું સૂત્ર, 'ફૉર્મ્યુલા' (નિ. ભ.)
**કારિયું** ન. ખેવડાને લગતું એક ઘાસ. (૨) સાગનું પીઢિયું
**કારિંદી** (કારિન્દી) સ્ત્રી. એક જાતની વેલ
**કારિંદું** (કારિન્દું) ન. કારિંદીની વેલનું ફળ
**કારિંદો** (કારિન્દો) પું. કારકુન, ગુમાસ્તો
**કારી¹** સ્ત્રી. યુક્તિ, તદબીર, હિકમત. (૨) કુશળતા, ચતુરાઈ, કરામત. (૩) ઇલાજ, ઉપાય [કાતિલ
**કારી²** વિ. [ફા. 'કામ કરે એવું'] અસરકારક. (૨) (લા.)
**કારી-કરકિયાળ** ન. વેલા-ઘાટનું એક ઝાડ
**કારી-કોકડી** પું. એક જાતનો છોડ
**કારીખડો** પું. કડો, અંદરજાનું ઝાડ
**કારીગર** વિ. [ફા. કાર્ગર્, કારીગર્] કામ કરનાર. (૨) (૨) યંત્ર ચલાવનાર. (૩) કલા-કાર. (૪) સુતાર લુહાર વગેરે પ્રકારનું ઉદ્યોગી, 'ડ્રાફ્ટ્સ-મૅન', 'વર્ક-મૅન,' 'આર્ટિઝન. (૫) (લા.) હોશિયાર, ચાલાક
**કારીગર-વસ્ત્ર** ન. [જુઓ 'કારીગર' + સં.] કામ કરતી વખતે કારીગરને પહેરવાનું વસ્ત્ર, 'ઓવરોલ'
**કારીગરાઈ** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.], **કારીગરી** સ્ત્રી. [ફા.] કારીગરનું કુશળતાપૂર્વકનું કાર્ય, શિલ્પ, કળા-કૌશલ, 'વર્કમૅન-શિપ' ('કારીગીરી' શબ્દ તદ્ભવ-લેખે પણ જાતો કરવો.)
**કારીપાઠ** (-ઠ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ
**કારીપારી** સ્ત્રી. જુઓ 'કારાપારા.'
**કારીબૂટી** સ્ત્રી. ચોમાસામાં ઊગતી એક વનસ્પતિ
**કારીવણા** સ્ત્રી. પાણીવાળી જગ્યામાં ઊગતી એક વનસ્પતિ
**કારીંગણું** ન. કિંમત. (૨) નવીનતાનું કામ
**કારીંગો** પું. કળિયુગ [કૅામનો માણસ
**કારુ, ૦ક** પું. [સં.] કારીગર, શિલ્પી. (૨) વસવાયાંની
**કારુણિક** વિ. [સં.] દયા ઉત્પન્ન કરે તેવું, કરુણાજનક. (૨) કૃપાળુ, દયાળુ
**કારુણિક-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] કારુણિક હોવાપણું
**કારુણિકી** વિ., સ્ત્રી [સં.] દયાવાળી સ્ત્રી

**કારુણ્ય** ન. [સં.] કરુણા, કારુણિક-તા, દયા, પારકાનું દુઃખ દૂર કરવાની વૃત્તિ [તરફ દયા-વૃત્તિ, દયા-ભાવ
**કારુણ્ય-ભાવ** પું. [સં.] [સં.], -વના સ્ત્રી. [સં.] પ્રાણીઓ
**કારુ-નારુ** પું. [સં. + જુઓ 'નારુ.'] કારીગર અને વસવાયાંની કોમ, ('કારુ' એકલો વપરાતો નથી.)
**કારૂન** પું. [અર.] અરબસ્તાનનો હજરત મૂસાના સમયનો એક કંજૂસ ધનિક. (૨) (લા.) વિ. કંજૂસ, મખ્ખીચૂસ
**કારૂર** સ્ત્રી. એક જાતની ગાય
**કારેલિયું** ન., [જુઓ 'કારેલું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કાનનું એ નામનું કારેલાના આકારનું એક ઘરેણું, કારેલું
**કારેલી** સ્ત્રી. [સં. कारवल्ली, દે. પ્રા. कारिल्लिआ] કારેલાંનો વેલો. (૨) (લા.) કારેલાના ઘાટનું સ્ત્રીઓનું કાંડાનું એક ઘરેણું. (૩) ખુરશીની પીઠમાં બે પટ્ટી વચ્ચે રહેતી સંઘાડે ઉતારેલી કારેલાના ઘાટની લાકડાની ગરાદ
**કારેલું** ન. [સં. कारवेल्ल, દે. પ્રા. कारिल्लअ-] કડવા જેવા સ્વાદનું મોટાં બીવાળું શાકમાં કામ આવતું વેલામાંથી ઊતરતું ફળ, કારેલીનું ફળ. (૨) (લા.) એ ઘાટનું કાનનું સ્ત્રીઓનું એક ઘરેણું. (૩) જુઓ 'કારેલી(૩).'
**કારોબ** ન. એક જાતનું ઝાડ
**કારોબાર** પું. [ફા.] કારભાર, વહીવટ
**કારોબારી** વિ. સ્ત્રી. [ફા.] વહીવટ કરનારી મંડળી, વહીવટી સમિતિ, 'મૅનેજિંગ કમિટી', 'એક્ઝિક્યુટિવ'
**કારોસાર** સ્ત્રી. એક વનસ્પતિ
**કાર્કશ્ય** ન. [સં.] કર્કશ-તા, કર્કશપણું, કઠોરપણું
**કાર્ગો** પું. [અં.] વહાણ સ્ટીમર વગેરે દ્વારા જતો વેપારી માલ-સામાન [દરિયાઈ વાહન
**કાર્ગો-બોટ** સ્ત્રી. [અં.]. વેપારી માલ-સામાન લઈ જતું
**કાર્ટિલેજ** પું. [અં.] હાડકાના છેડાનો પોચો ભાગ
**કાર્ટૂન** ન. [અં.] ઠઠ્ઠા-ચિત્ર, રમૂજી ચિત્ર
**કાર્ડ** ન. [અં.] જાડો કાગળ. (૨) લખવા છાપવા માટેનો નાના મોટા માપનો કાર્ડ-પેપર, પત્તું. (૩) ટપાલનું પત્તું, 'પોસ્ટ-કાર્ડ.' (૪) શૅરબજાર વગેરેમાં કામ કરવાની સત્તા આપતું પ્રમાણપત્ર
**કાર્ડ-બોર્ડ** ન. [અં.] પૂંઠાં પેટી વગેરે બનાવવાનો જાડો કાગળ
**કાર્ડિનલ** પું. [અં.] રોમન કૅથોલિક ખ્રિસ્તી પંથનો પોપથી ઊતરતા દરજ્જાનો ધર્મગુરુ
**કાર્તવીર્ય** પું. [સં.] હૈહય વંશનો એક પ્રાચીન રાજા (જેને પરશુરામે હણેલો), સહસ્રાર્જુન. (સંજ્ઞા.)
**કાર્તસ્વર** ન. [સં.] સોનું
**કાર્તાંતિક** (કાર્તાન્તિક) પું. [સં.] જ્યોતિષી, જોશી
**કાર્તિક** પું. [સં. कृत्तिका ઉપરથી હોઈ 'ત' બેવડો છે.] હિંદુ વર્ષનો પહેલો ચાંદ્રમાસ, કારતક માસ. (સંજ્ઞા.)
**કાર્તિક-વ્રત** ન. [સં.] કારતક મહિનામાં કરવાનું વ્રત
**કાર્તિક-સ્વામી** પું. [સં.] જુઓ 'કાર્તિકેય.' (સંજ્ઞા.)
**કાર્તિકી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] કાર્તિક માસની પૂર્ણિમા-પૂનમ
**કાર્તિકેય** પું. [સં.] મહાદેવનો કૃત્તિકા નક્ષત્રમાં જન્મેલો પુત્ર, કાર્તિક-સ્વામી (પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે દેવોનો સેનાપતિ). (સંજ્ઞા.)
**કાર્તિકોત્સવ** પું. [સં. कार्तिक + उत्सव] કાર્તિકની પૂનમનો ઓચ્છવ
**કાર્ત્સ્ન્ય** ન. [સં.] સમગ્રપણું, અખંડતા, પૂર્ણતા
**કાર્દમી ષષ્ઠી** સ્ત્રી. [સં.] આષાઢ સુદિ છઠ. (સંજ્ઞા.)
**કાર્નિવલ** પું. [અં.] રોમન કૅથોલિક ખ્રિસ્તી સંપ્રદાયનો એક ઉત્સવ
**કાર્નેલિયન** પું. [અં.] એક જાતનો કિંમતી પથ્થર
**કાર્પટિક** પું. [સં.] જુઓ 'કાપડી' (બાવો).
**કાર્પણ્ય** ન. [સં.] કૃપણતા, ગરીબાઈ. (૨) કંજૂસાઈ, બખીલાઈ. (૩) ભીરુતા, મનની નિર્બળતા (૪) નીચતા, અધમતા
**કાર્પેટ** સ્ત્રી. [અં.] સાદડી. (૨) જાજમ. (૩) ગાલીચો
**કાર્પેન્ટર** પું. [અં.] સુતાર [(૨) કોયલો (ર.વિ.)
**કાર્બન** પું. [અં.] એક જાતનો મલિન વાયુ, અંગારવાયુ.
**કાર્બન ડાયૉક્સાઇડ** પું. [અં.] હવામાં કોલસો દીવો વગેરે બળતાં નીકળતો ઝેરી વાયુ, અંગાર-વાયુ. (ર. વિ.)
**કાર્બન-પેપર** પું. [અં.] કાગળ લખતી કે ટાઇપ કરતી વેળા નકલ માટે બે કાગળ વચ્ચે રાખવામાં આવતો રંગીન કાગળ
**કાર્બાઇન** સ્ત્રી. [અં.] એક જાતની ટૂંકી બંદૂક
**કાર્બોનિક** વિ. [અં.] કાર્બનને લગતું. (૨) કાર્બન-મિશ્રિત. (ર. વિ.) [(ર. વિ.)
**કાર્બોનિક ઍસિડ** પું. [અં.] એક પ્રકારનો જલદ તેજાબ.
**કાર્બોનિક ઍસિડ ગૅસ** પું. [અં.] પ્રાણીઓનાં ફેફસાંમાંથી ઉચ્છ્વાસ વાટે તેમજ ગુદા વાટે બહાર નીકળતો મલિન વાયુ. (ર. વિ.)
**કાર્બોનેટ** પું. [અં.] કાર્બોનિક ઍસિડનો ક્ષાર. (ર. વિ.)
**કાર્બોનેટ ઑફ સોડા** પું. [અં.] સાજીખાર. (ર. વિ.)
**કાર્બોલિક** વિ. [અં.] કાર્બનમાંથી નીકળેલું-ઉત્પન્ન થયેલું. (ર. વિ.) [એક જાતનો તેજાબ (ર. વિ.)
**કાર્બોલિક ઍસિડ** પું. [અં.] કોલ એટલે ડામરમાંથી નીકળતો
**કાર્બો-હાઇડ્રે(ઓઇ)ટ** પું. [અં.] કાર્બન હાઇડ્રોજન અને ઑક્સિજનનું રાસાયણિક મિશ્રણ. (ર. વિ.)
**કાર્બ્યુરેટર** ન. [અં.] હવા અને બળતણ પૂરતા પ્રમાણમાં મળે એટલા માટેનું એક યાંત્રિક સાધન (મોટર-સાઇકલમાં હોય છે તે), ખનિજ તેલથી ચાલતાં યંત્રોનું પ્રવાહીમાંથી ગૅસ કરતું યંત્ર [(જૈન.)
**કાર્મણ** વિ. [સં.] કામ કરવામાં કુશળ. (૨) ન. કર્મ-સ્વરૂપ.
**કાર્મુક** ન. [સં.] ધનુષ, કામઠું
**કાર્મુકી** વિ. [સં., પું.] ધનુર્ધારી
**કાર્ય** વિ. [સં.] કરવા યોગ્ય, કરણીય. (૨) ન. પરિણામ, ફળ. (૩) કામ, ક્રિયા, 'ઍક્શન', 'ફંક્શન.' (૪) નાટ્યમાં પાંચ અર્થપ્રકૃતિમાંની છેલ્લી. (નાટ્ય). (૫) જન્મકુંડળીમાંનું દસમું સ્થાન. (જ્યો.)
**કાર્ય-કર** વિ. [સં.] કામકાજ કરનારું, 'વર્કર.' (૨) અસર કરનારું. (૩) કર્મચારી, વહીવટની જવાબદારી લેનારું, 'એક્ઝિક્યુટિવ'
**કાર્ય-કર્તા** વિ. [સં., પું.] વ્યવસ્થા કરનાર, સંચાલક, કાર્ય-કર
**કાર્ય-કારણ** ન. [સં.] કાર્યનું ઉપાદાન તેમજ નિમિત્તના

રૂપમાં રહેલું મૂળ તત્ત્વ, ઉપાદાનાત્મક અને નૈમિત્તિક હેતુ. (૨) ક્રિયા થવાનું નિમિત્ત

**કાર્ય-કારણ-પરંપરા** (પરમ્પરા) સ્ત્રી. [સં.] જેમાં કાર્ય અને કારણની શૃંખલા ચાલી આવતી હોય તેવી પ્રણાલી

**કાર્યકારણ-પ્રતીતિ** સ્ત્રી. [સં.] કાર્ય અને કારણ એ બેઉ અનુભવાતાં હોય એવી પરિસ્થિતિ [સંબંધ, 'કૉ-ઝેશન'

**કાર્યકારણ-ભાવ** પું. [સં.] કાર્ય અને કારણ વચ્ચેનો નિત્ય-

**કાર્યકારણ-વાચક** વિ. [સં.] કાર્ય અને કારણ બતાવનારું

**કાર્યકારણ-વાદ** પું. [સં.] કોઈ પણ કાર્ય થયું હોય તો એનું કારણ હોવું જ જોઇયે એવો મત-સિદ્ધાંત, હેતુવાદ, 'રૅશનાલિઝમ'

**કાર્યકારણવાદી** વિ. [સં., પું.] કાર્યકારણ-વાદમાં માનનારું, હેતુવાદી, 'રૅશનાલિસ્ટ' [કારણનું એકત્રીકરણ

**કાર્યકારણ-સંકલના** (-સઙ્કુલના) સ્ત્રી. [સં.] કાર્ય અને

**કાર્યકારિણી** વિ., સ્ત્રી. [સં., સ્ત્રી.] કારોબાર કરનારી, વહીવટ કરનારી (સમિતિ વગેરે), કારોબારી

**કાર્યકારિ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] યથાર્થ-તા, વાસ્તવિકપણું

**કાર્યકારી** વિ. [સં., પું.] કારોબાર કરનાર, વહીવટ કરનાર, 'એગ્ઝિક્યુટિવ.' (૨) કામચલાઉ નિમાયેલ, 'ઍક્ટિંગ,' 'ઑફિશિયેટિંગ.' (૩) કામ કરવા માટે જરૂરી, 'વર્કિંગ'

**કાર્ય-કુશલ(-ળ)** વિ. [સં.] કાર્ય કરવામાં નિપુણ, 'એફિશિયન્ટ'

**કાર્યકુશલ(-ળ)-તા** સ્ત્રી. [સં.] કાર્યકુશળપણું, 'એફિશિયન્સી'

**કાર્ય-ક્રમ** પું. [સં.] કામ કરવાની અનુક્રમવાર કરેલી વ્યવસ્થાની યાદી, 'પ્રોગ્રામ' (ગો. મા.). (૨) સભામાં કે સમિતિમાં કરવાનાં કામોનો ક્રમ, 'એજેન્ડા'

**કાર્યક્રમ-મૂલ્યાંકન-તંત્ર** (-મૂલ્યાઙ્કન-તન્ત્ર) ન. [સં.] કાર્યક્રમનો ખ્યાલ આપતો વહીવટી વિભાગ, 'પ્રોગ્રામ એવૅલ્યુશન ઑર્ગેનિઝેશન'

**કાર્યક્રમસૂચિ(-ચી)** સ્ત્રી. [સં.] કાર્યક્રમની યાદી, 'એજેન્ડા'

**કાર્ય-ક્ષમ** વિ. [સં.] કાર્ય કરી શકે તેવું, પાવરધું, કાર્ય-કુશળ, 'એફિશિયન્ટ.' (૨) અકસીર, અસર કરે તેવું. (૩) યોગ્ય, લાયક

**કાર્યક્ષમ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કાર્યક્ષમપણું, કાર્યકુશળ-તા, 'એફિશિયન્સી'

**કાર્ય-ક્ષેત્ર** ન. [સં.] કામકાજ કરવાનો સ્થળ-વિસ્તાર, કામકાજ કરવાનો વ્યાપ બતાવતો વિસ્તાર, 'ઑપરેશનલ એરિયા'

**કાર્ય-જૂથ** ન. [સં. + જુઓ 'જૂથ.'] કામ કરનારાઓનો સમૂહ 'વર્કિંગ ગ્રૂપ' [ખ્યાલ ધરાવનારું

**કાર્ય-જ્ઞ** વિ. [સં.] કાર્યની ઊંડી સમઝ ધરાવનારું, કર્તવ્યનો

**કાર્ય-તત્પર** વિ. [સં.] કાર્ય કરવા તૈયાર

**કાર્યતત્પર-તા** સ્ત્રી. [સં.] કાર્યતત્પર હોવાપણું

**કાર્ય-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [સં.] કારભાર

**કાર્ય-દક્ષ** વિ. [સં.] કામકાજ કરવામાં પાવરધું

**કાર્યદક્ષ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કામકાજ કરવાની પાવરધાઈ, 'એફિશિયન્સી' (ક. મા.)

**કાર્ય-દર્શન** ન. [સં.] કામકાજ ઉપરની દેખરેખ

**કાર્ય-દર્શી** વિ. [સં., પું.] કામકાજ ઉપર દેખરેખ રાખનારું, નિરીક્ષક [કે પ્રકાર, 'લાઇન ઑફ઼ ઍક્શન'

**કાર્ય-દિશા** સ્ત્રી. [સં.] કામ કરવાની દિશા, કાર્ય કરવાનો રસ્તો

**કાર્યદિશા-સૂચન** ન. [સં.] કાર્ય-દિશા વિશે ચીંધવાની ક્રિયા, કઈ રીતે કામ કરવું એ બતાવવું એ [દ-અફેર્સ'

**કાર્ય-દૂત** પું. [સં.] વિદેશમાંના દૂતાવાસનો અધિકારી, 'ચાર્જ-

**કાર્ય-ધુરંધર** (-ધુરન્ધર) વિ. [સં.] કારભાર કે વહીવટની જવાબદારી ઉપાડી લેનાર, 'મોસ્ટ એફિશિયન્ટ' કર્મચારી

**કાર્ય-ધુરા** સ્ત્રી. [સં.] કાર્ય કરવાની જવાબદારી

**કાર્ય-નિપુણ** વિ. [સં.] જુઓ 'કાર્ય-દક્ષ.'

**કાર્યનિપુણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કાર્યનિપુણ હોવાપણું

**કાર્ય-નિયોજક** વિ. [સં.] રાજાજ્ઞા કે રાજ્યાજ્ઞા તેમજ હરકોઈ પ્રકારનાં કામોની યોજના ઘડી અમલમાં મૂકનાર કર્મચારી

**કાર્ય-નિરત** વિ. [સં.] કામકાજમાં લાગી રહેલ, કાર્ય-રત

**કાર્ય-નિર્ણય** પું. [સં.] કરવા ધારેલા કાર્યને વિશે લેવામાં આવતી નિશ્ચિતતા (આ રીતે થવું જોઇયે એ પ્રકારની)

**કાર્ય-નિર્ણાયક** વિ. [સં.] કાર્યનો નિર્ણય લાવી આપનાર. (૨) કાર્યનો નિર્ણય કરવા જોઇતી ઓછામાં ઓછી સભ્ય-સંખ્યા બતાવનાર (સંખ્યા, 'કૉરમ'), કાર્યસાધક

**કાર્ય-નિષ્ઠા** સ્ત્રી. [સં.] કાર્ય કરવામાં રાખવામાં આવતી, સભાન એકાગ્રતા

**કાર્ય-નિષ્પત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કાર્યની સિદ્ધિ—સફળતા

**કાર્ય-નીતિ** સ્ત્રી. [સં.] કામ કરવાની સ્વીકારેલી ચોક્કસ પ્રકારની રીત, 'પૉલિસી'

**કાર્ય-નેતા** વિ. [સં., પું.] કામકાજની દોરવણી આપનાર

**કાર્ય-નોંધ** (-નોન્ધ) સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'નોંધ.'] સભા-સમિતિઓમાં થયેલાં કામોને ટપકાવી લેવાની ક્રિયા, 'મિનિટ્સ'

**કાર્ય-પટુ** વિ. [સં.] જુઓ 'કાર્ય-દક્ષ.'

**કાર્ય-પદ્ધતિ** સ્ત્રી. [સં.] કામકાજ કરવાની રીત-રસમ, 'પ્રોસીજર'

**કાર્યપર(૦ક)-તા** સ્ત્રી. [સં.] કાર્યપરાયણ-તા

**કાર્ય-પરાયણ** વિ. [સં.] જુઓ 'કાર્ય-તત્પર.'

**કાર્યપરાયણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કાર્ય-પરાયણ હોવાપણું

**કાર્ય-પરીક્ષક** વિ. [સં.] થયેલાં કે થતાં કાર્યોની તપાસ રાખનાર

**કાર્ય-પરીક્ષણ,** ન., **કાર્ય-પરીક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] થયેલાં કે થતાં કાર્યોની તપાસ—ઝાંચ

**કાર્ય-પાલક** વિ. [સં.] સભા કચેરી વગેરેનું સંચાલન કરનાર, કારોબાર કરનાર, વહીવટ કરનાર, 'એગ્ઝિક્યુટર'

**કાર્ય-પૂર્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કામકાજની પૂર્ણતા. (૨) કામકાજની પુરવણી [કરનાર, 'જૉબ-ઍનાલિસ્ટ'

**કાર્ય-પૃથક્કાર** વિ. [સં.] કામકાજ કે પ્રવૃત્તિઓનું પૃથક્કરણ

**કાર્ય-પ્રકાશ** પું. [સં.] કથા નાટ્ય વગેરેમાં કાર્ય આગળ વધવાની ક્રિયા

**કાર્ય-પ્રણાલિ(-લી)** સ્ત્રી. [સં.] કેવી રીતે કામકાજ કરવું એની રૂઢિગત પરંપરા, કાર્ય-નીતિ, 'પૉલિસી' (હિં. હિ. = આ.બા.), 'મોડસ ઑપરન્ડિ'

**કાર્ય-પ્રથા** સ્ત્રી. [સં.] કાર્ય-પદ્ધતિ

**કાર્ય-પ્રદેશ** પું. [સં.] જુઓ 'કાર્ય-ક્ષેત્ર.'

**કાર્ય-પ્રમાણ** ન. [સં.] કામકાજની ઇયત્તા, કાર્યોનું માપ, કાર્યબોજ, 'વર્ક-લોડ'

**કાર્ય-પ્રયોજન** ન. [સં.] કાર્યનો હેતુ, કાર્યનું નિમિત્ત

**કાર્ય-પ્રવણ** વિ. [સં.] કામકાજ કરવામાં મંડ્યું રહેનાર

**કાર્યપ્રવણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કાર્ય-પ્રવણ હોવાપણું
**કાર્ય-પ્રવાહ** પું. [સં.] કામકાજ કરવાની સતત પ્રવૃત્તિ
**કાર્ય-પ્રવીણ** વિ. [સં.] જુઓ 'કાર્ય-દક્ષ.'
**કાર્યપ્રવીણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કાર્યપ્રવીણ હોવાપણું
**કાર્ય-પ્રવૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કામકાજ કર્યે જવાપણું
**કાર્ય-બંધુ** (-બન્ધુ) પું. [સં.] કામકાજ કરવામાં સાથ આપનાર
**કાર્ય-બાધક** વિ. [સં.] કામકાજમાં નડતર કરનારું
**કાર્ય-બોજ** પું. [સં. + જુઓ 'બોજ.'] કામકાજનો બોજો, કામકાજનું પ્રમાણ, કાર્ય-પ્રમાણ, 'વર્ક-લોડ'
**કાર્ય-ભરતી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'ભરતી.'] કામનું ભારણ, 'રાઇઝિંગ ઍકૂશન' (ઉ. મ.)
**કાર્યભાર** પું. [સં., ફા. 'કારોબાર' પરથી નવો સંસ્કૃતાભાસી] કામનો બોજો. (૨) કારભાર, વહીવટ, કારોબાર
**કાર્યભારિક** વિ. [સં., જુઓ 'કાર્ય-ભાર.'], **કાર્યભારી** વિ. [સં., પું., જુઓ કાર્ય-ભાર.'] કામનો બોજો ઉઠાવી લેનાર. (૨) કારભારી
**કાર્ય-મગ્ન** વિ. [સં.] કામકાજમાં મશગૂલ
**કાર્યમર્મ-વિદ** વિ. [સં. °વિદ્] કાર્યની ઝીણવટનો ખ્યાલ ધરાવનારું
**કાર્ય-મર્યાદા** સ્ત્રી. [સં.] કામકાજની કેટલું ક્યારે કરી લેવું એ જાતની ઇયત્તા કે હદ
**કાર્ય-મસ્ત** વિ. [સં.] કામકાજમાં આનંદપૂર્વક મગ્ન બનેલું
**કાર્ય-મંત્ર** (-મન્ત્ર) પું., **-ત્રણા** (-મન્ત્રણા) સ્ત્રી. [સં.] કામકાજની યોજના વિશેની વિચારણા
**કાર્ય-માપન** ન. [સં.] કામનો ખ્યાલ મેળવવો એ
**કાર્ય-રચના** સ્ત્રી. [સં.] કામની ગોઠવણ
**કાર્ય-રત** વિ. [સં.] જુઓ 'કાર્ય-નિરત.'
**કાર્યરત-તા** સ્ત્રી. [સં.] કાર્યરત હોવાપણું
**કાર્ય-રેખા** સ્ત્રી. [સં.] કામકાજનું દોરવણું. (૨) કામકાજની રીત. (૩) બળની ગતિ કે દિશા બતાવનારી સીધી લીટી
**કાર્ય-રોધ** પું. [સં.] કામકાજમાં કરવામાં આવતી નડતર
**કાર્યલક્ષી** વિ. [સં., પું.] કામ ચાલી શકે એ ઉદ્દેશે થયેલું, 'ફંક્શનલ'
**કાર્ય-લાયકી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'લાયકી.'] કાર્યક્ષમ-તા, કાર્ય કરી શકવાની યોગ્યતા, 'એફિશિયન્સી' (બ. ક. ઠા.)
**કાર્ય-વર્તુલ(-ળ)** ન. [સં.] જુઓ 'કાર્ય-ક્ષેત્ર.'
**કાર્ય-વશાત્** ક્રિ. વિ. [સં.] કામ પ્રસંગે, કામને લીધે
**કાર્ય-વહી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'વહી' (અર.)] થયેલાં કામકાજની નોંધપોથી, 'મિનિટ્સ-બુક'
**કાર્ય-વાહક** વિ. [સં.] કાર્યનું સંચાલન કરનાર, કાર્યકારી. (૨) કારોબાર કરનાર, વહીવટદાર. (૩) કારોબારી (મંડળ, મંડળી, સભા, સમિતિ વગેરે)
**કાર્ય-વાહિકા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] કાર્યવાહક સ્ત્રી
**કાર્ય-વાહી** સ્ત્રી. [સં. कार्यवाह + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કામકાજનું થયેલું સંચાલન, થયેલું કામકાજ, કારવાઈ, 'પ્રોસીડિંગ્ઝ.' (૨) કાર્યપદ્ધતિ, 'પ્રોસીજર.' (૩) કારોબારી મંડળ. (૪) સભા-સમિતિઓમાં કરવાનાં કામોની યાદી, 'એજેન્ડા' (હં. મ.), 'પ્રોગ્રામ' (હ. દ્વા.)
**કાર્ય-વિપત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કામકાજમાં આવેલું વિઘ્ન
**કાર્ય-વિભાગ** પું. [સં.] કામની વહેંચણી, 'ડિવિઝન ઑફ લેબર' (વિ. ક્રો.) [ધરાવનારું
**કાર્ય-વિમુખ** વિ. [સં.] કામકાજ કરવા તરફ અરુચિ
**કાર્ય-વિવરણ** ન. [સં.] થયેલા કામકાજનો હેવાલ
**કાર્ય-સ્ફૂર્તિ** [સ્ત્રી.] કામ કરવાનો હોંશ
**કાર્ય-વ્યવસ્થા, -સ્થિતિ** સ્ત્રી. [સં.] કામકાજની ગોઠવણ
**કાર્ય-વ્યવહાર** પું. [સં.] કામગીરી, કામકાજ
**કાર્ય-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કામકાજ કરવાનું બળ, 'એફિશિયન્સી' (વ. ઓ. = આ. બા.)
**કાર્ય-શાલા(-ળા)** સ્ત્રી., **કાર્ય-શિબિર** ન. [સં.] કામકાજ કરવાનું સ્થાન કે છાવણી, કારખાનું, 'વર્ક-શૉપ'
**કાર્ય-શેષ** પું. [સં.] બાકી રહેલું કામકાજ
**કાર્ય-સફલ(-ળ)-તા** સ્ત્રી. પાર પડવાપણું-પાડવાપણું
**કાર્ય-સરણિ(-ણી)** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કાર્ય-પદ્ધતિ.'
**કાર્ય-સંચાલન** (-સઞ્ચાલન) ન. [સં.] કામકાજની દોરવણી
**કાર્ય-સંજ્ઞા** (-સઞ્જ્ઞા) સ્ત્રી. [સં.] કોઈ બે ભાવોની વચ્ચે અમુક સંબંધ કાર્ય વગેરે બતાવવા નક્કી કરેલી સંજ્ઞા. (તર્ક.)
**કાર્ય-સંદેહ** (-સન્દેહ) પું. [સં.] કામકાજમાં થતી શંકા
**કાર્ય-સાધક** વિ. [સં.] જુઓ 'કાર્ય-નિર્ણાયક.' (૨) કામ કરતું, 'ઍક્ટિવ.' (૩) કાર્ય સાધી આપનારું, 'ઑપરેટિવ'
**કાર્યસાધક-તા** સ્ત્રી. [સં.] કાર્યસાધક હોવાપણું, 'કોરમ'
**કાર્યસાધક સંખ્યા** (-સઙ્ખ્યા) સ્ત્રી. [સં.] સભાસમિતિ વગેરેમાં કામકાજ કરી શકવાને ઠરાવવામાં આવેલી ઓછામાં ઓછા સભ્યોની હાજરીની સંખ્યા, 'કૅારમ'
**કાર્ય-સાફલ્ય** ન., **કાર્ય-સિદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કાર્યસફલ-તા,' 'અચીવમેન્ટ'
**કાર્ય-સૂચિ(-ચી)** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કાર્યક્રમ-સૂચિ,' 'એજેન્ડા' [કાર્યાલય, કચેરી, 'ઑફિસ'
**કાર્ય-સ્થાન** ન. [સં.] કામકાજ કરવાનું સ્થાન. (૨)
**કાર્ય-સ્વાતંત્ર્ય** (-સ્વાતન્ત્ર્ય) ન. [સં.] કામકાજ કરવાની મુક્તતા [શું ન કરવા જેવું
**કાર્યાકાર્ય** વિ. [સં. कार्य + अ-कार्य] શું કરવા જેવું અને
**કાર્યાકાર્ય-વિવેક** પું. [સં.] શું કરવું અને શું ન કરવું એ વિશેની સમઝ-બુદ્ધિ [એ વિશેની ગોઠવણ
**કાર્યાકાર્ય-વ્યવસ્થિતિ** સ્ત્રી. [સં.] શું કરવું અને શું ન કરવું
**કાર્યાતિદેશ** પું. [સં. कार्य + अति-देश] પાંચ અતિદેશોમાંનો એક અતિદેશ. (તર્ક.)
**કાર્યાધિકાર** પું. [સં. कार्य + अधि-कार] કોઈના વતી કામકાજ વહીવટ વગેરે કરવાની મળતી સત્તા
**કાર્યાધિકારી** વિ. [સં. कार्य + अधिकारी, પું.] વહીવટ કરનાર અધિકારી, વહીવટી અમલદાર, વહીવટદાર
**કાર્યાધિપ, કાર્યાધીશ** પું. [સં. कार्य + अधि-प, + अधीश] કામકાજ પર દેખરેખ રાખનાર. (૨) જન્મકુંડળીમાં દસમા સ્થાનનો અધિપતિ ગ્રહ. (જ્યો.)
**કાર્યાધ્યક્ષ** પું. [સં. कार्य + अध्यक्ष] કાર્યકારી અધ્યક્ષ (પ્રમુખથી ઊતરતી કોટિ), 'એક્ઝિક્યુટિવ ચેરમેન'
**કાર્યાધ્યાસ** પું. [સં. कार्य + अध्यास] અવિદ્યાજન્ય જ્ઞાનની વિષમતા. (શાંકર વેદાંત.)

**કાર્યાનુક્રમ** પું. [સં. कार्य + अनु-क्रम] જુઓ 'કાર્યક્રમ,' 'એજેન્ડા' (દ. બા.)

**કાર્યાન્વિત** વિ. [સં. कार्य + अन्वित] કામકાજની સાથે જોડાયેલું. (૨) કાર્યના સંબંધવાળું. (વેદાંત.)

**કાર્યાર્થ** પું. [સં. कार्य + अर्थ] કાર્યનો હેતુ કાર્યનો ઉદ્દેશ

**કાર્યાર્થી** વિ. [સં. कार्य + अर्थी, पुं.] કાર્ય કરવા માગતું. (૨) આજીજી કરનાર [સબબ, કામ-સર, કાર્ય-વશાત્

**કાર્યાર્થે** ક્રિ. વિ. [સં. + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] કામ

**કાર્યાલય** ન. [સં. कार्य + आ-लय] કામકાજ કરવાનું સ્થાન, કચેરી, કાર્ય-સ્થાન, 'ઑફિસ'

**કાર્યાવલિ (-લી)** સ્ત્રી. [સં. कार्य + आवलि, -ली] કાર્ય-સૂચિ, કાર્યક્રમ, 'પ્રોગ્રામ' (હિં. હિ.=આ. બા.), 'એજેન્ડા'

**કાર્યેક્ષણ** ન. સં. [कार्य + ईक्षण] કાર્ય-પરીક્ષણ, કામકાજ ઉપરની દેખરેખ ['એક્સ-પોસ્ટ-ફેક્ટો'

**કાર્યોત્તર** વિ. [સં. कार्य + उत्तर] કામ થઈ ગયા પછીનું,

**કાર્યોત્સાહ** પું. [સં. कार्य + उत्साह] કામકાજ કરવાની ઉલટ, 'એનર્જી' (મ. ન.) [ઉલટ ધરાવનારું

**કાર્યોત્સાહી** વિ. [સં. कार्य + उत्साही, पुं.] કામકાજમાં

**કાર્યોદ્ધાર** પું. [સં. कार्य + उध्धार] કામ પાર પાડવાપણું

**કાર્યોદ્યોગ** પું. [સં. कार्य + उद्योग] કાર્ય-પ્રવૃત્તિ

**કાર્યોન્મુખ** વિ. [સં. कार्य+उन्मुख] કામકાજ કરવા તરફ પ્રવૃત્તિવાળું

**કાર્યોપયોગી** વિ. [સં. कार्य + उपयोगी पुं.] કામમાં આવે તેવું, વ્યવહારમાં ઉપયોગી, 'ઍપ્લાઇડ' (ક. પ્રા.)

**કાર્ષાપણ** પું. [સં.] જૂના સમયનું સોના-રૂપા-તાંબાનું તે તે કિંમતનું એક નાણું

**કાલ**[1](-ળ) પું. [સં.] સમય. (૨) વેળા, ટાણું. (૩) ઋતુ, મોસમ. (૪) (લા.) કાલાત્મા, મૃત્યુ. (૫) મૃત્યુનો દેવ, યમરાજ. (૬) સમયનું માપ. (સંગીત.) [૦આવવો, ૦ખૂટવો (રૂ. પ્ર.) મોત થવું. ૦ચડ(-ઢ)વો (રૂ. પ્ર.) ગુસ્સો થવો. ૦પડવો (રૂ. પ્ર.) દુકાળ થવો]

**કાલ**[2] (-લ્ય) ક્રિ. વિ. [સં. कल्यम् > પ્રા. कल्लं > અપ. कल्लि. ક્રિ. વિ., અવ્યય] પૂર્વના દિવસે, ગઈ કાલે. (૨) પછીના દિવસે, આવતી કાલે. (૩) સ્ત્રી. ગઈ કાલનો દિવસ. (૪) આવતી કાલનો દિવસ

**કાલ(-ળ)કા** સ્ત્રી. [સં. कालिका] કાળી માતા, દુર્ગાનું એક સ્વરૂપ, મહાકાળી. (સંજ્ઞા.)

**કાલ(-ળ)કૂટ** ન. [સં., પું., ન.] હળાહળ ઝેર, કાતિલ ઝેર

**કાલ-કૃત** વિ. [સં.] વખતને લીધે થયેલું, સમયે કરી આપેલું

**કાલ-ક્રમ** પું., **-મણ** ન. [સં.] સમયનું ઉત્તરોત્તર પસાર થવું એ, સમયાનુપૂર્વી, 'ક્રૉનોલૉજિકલ ઑર્ડર' (ન. ભો.)

**કાલક્રમ-દોષ** પું. [સં.] કાલાનુપૂર્વીના ભંગરૂપી દોષ, 'ઍનેક્રૉનિઝમ' [પ્રમાણે, 'ક્રૉનોલૉજિકલી'

**કાલક્રમાનુસાર** ક્રિ. વિ. [સં. + अनु-सार] કાલાનુપૂર્વી

**કાલક્રમાનુસારી** વિ. [સં., + अनुसारी पुं.] કાલાનુપૂર્વી પ્રમાણેનું, 'ક્રૉનોલૉજિકલ'

**કાલક્રમે** ક્રિ. વિ. [સં. काल-क्रम + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] કાલાનુપૂર્વી પ્રમાણે, 'ક્રૉનોલૉજિકલી.' (૨) ઉત્તરોત્તર, સમય પસાર થતાં [વિલંબ, ઢીલ

**કાલ-ક્ષેપ** પું., **-પણ** ન. [સં.] સમયનો દુર્વ્યય. (૨)

**કાલ-ખંડ** (-ખણ્ડ) પું. [સં.] સમયનો ગાળો. (૨) પિત્ત પેદા કરનારો અને શિરાઓનું મેલું લોહી શુદ્ધ કરનારો એક મોટો માંસલ અવયવ, કલેજું, યકૃત ['ક્રૉનોલૉજી'

**કાલ-ગણના** સ્ત્રી. [સં.] સમયના માપની ગણતરી,

**કાલ-ગત** વિ. [સં.] સમય-પૂરતું, 'ટૅમ્પોરલ'

**કાલ-ગ્રસ્ત** વિ. [સં.] કાળનો ગ્રાસ થયેલું, સમય વીતતાં ઘસાઈ ગયેલું, 'ઑબ્સોલીટ' (બ. ક. ઠા.), 'ઍન્ટિક્વેઇટેડ'

**કાલ(-ળ)-ચક્ર** ન. [સં.] સમયનું વર્તુલ. (૨) મૃત્યુની પરંપરા. (૩) (લા.) મોટી વિનાશક આફત. (૪) દુર્ભાગ્ય

**કાલ(-ળ)-ચિહ્ન** ન. [સં.] મોતની નિશાની

**કાલ-જ્ઞ** વિ. [સં.] સમયનું જ્ઞાન ધરાવનાર. (૨) પું. જ્યોતિષી, જોશી

**કાલજ્ઞ-તા** સ્ત્રી. [સં.] સમયનું જ્ઞાન ધરાવવાપણું

**કાલ-જ્ઞાન** ન. [સં.] સમયનું જ્ઞાન, કાળ-સંબંધી જ્ઞાન. (૨) જ્યોતિષશાસ્ત્ર

**કાલ-જ્ઞાની** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'કાલ-જ્ઞ.'

**કાલ(-ળ)-જ્વર** પું. [સં.] મૃત્યુ લાવી આપનારો કાતિલ તાવ, મૃત્યુ-સમયનો પ્રાણહારી તાવ

**કાલડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે + 'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય] (લા.) સૌરાષ્ટ્રની એક જાતની ઘોડી

**કાલ-ત્રય** પું. [સં., ન.] ભૂત વર્તમાન અને ભવિષ્ય એ ત્રણે સમય, ત્રિકાળ

**કાલ-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [સં.] મૃત્યુની સજા, દેહાંત-દંડ

**કાલ-દોષ** પું. [સં.] ભિન્ન ભિન્ન સમયને કારણે ઉપસ્થિત થતી મુશ્કેલી. (૨) સમયનાં કાર્યોના ક્રમનો દોષ, 'ઍનેક્રૉનિઝમ'

**કાલ(-ળ)-ધર્મ** પું. [સં.] ઋતુ ઋતુનું લક્ષણ. (૨) સમયને યોગ્ય એવી ધર્મ-ફરજ. (૩) અવસાન, મૃત્યુ, મોત. (જૈન.)

**કાલ-નિદ્રા** સ્ત્રી. [સં.] (લા.) મૃત્યુ, મોત, અવસાન

**કાલ-નિરૂપણ** ન. [સં.] કાલ-ગણના

**કાલ-નિર્ણય** પું. [સં.] સમય વિશે નિર્ણય કરવો એ

**કાલનેમિ** પું. [સં.] પૌરાણિક સમયનો એક દાનવ. (સંજ્ઞા.)

**કાલ-પરિચ્છેદ** પું. [સં.] સમયનો વિભાગ. (૨) સમયની મર્યાદા

**કાલ-પરિપાક** પું. [સં.] સમયનું તદ્દન પૂરું થઈ જવાપણું

**કાલ-પરિવર્તન** ન. [સં.], **કાળ-પલટો** પું. [+ જુઓ 'પલટો.'] સમયનો પલટો

**કાલ-પાશ** પું. [સં.] મૃત્યુનો સકંજો, યમનો ફાંસો. (૨) જ્યોતિષમાં એ નામનો એક ખરાબ યોગ. (જ્યો.)

**કાલ-પુરુષ** પું. [સં.] મૃત્યુનો દેવ, યમરાજ. (૨) યમદૂત

**કાલ-પ્રેરિત** વિ. [સં.] સમયે બતાવેલું. (૨) મૃત્યુએ લાવી આપેલું [પ્રભાવ, યુગ-મહિમા

**કાલ(-ળ)-બલ(-ળ)** ન. [સં.] સમયની બલિહારી, જમાનાનો

**કાલ-બંધ** (-બન્ધ) પું. [સં.] જુઓ 'કાલ-પાશ.'

**કાલબૂટ, -ત** ન. [ફા. 'કાલ્બુત, કાલ્બદ્'–શરીરનું ખોખું] (લા.) જોડા બનાવવા પગના પગલાના ઘાટનો લાકડાનો

આકાર, જોડા માટેનું ઓઠું
**કાલ-ભાથી** વિ. [સં. काल + જુઓ 'ભાથું' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] મોત લાવી આપે તેવું વિકરાળ
**કાલ-ભેદ** પું. [સં.] સમય સમય વચ્ચેની ભિન્નતા
**કાલ(-ળ)-ભૈરવ** પું. [સં.] રુદ્રનું એક ભયાનક રૂપ. (સંજ્ઞા) (૨) રુદ્રનો એક ગણ. (સંજ્ઞા.)
**કાલ-ભોજન** ન. [સં.] ભૂખ લાગે ત્યારે ખાવાપણું. (૨) કાળ-મૃત્યુનો કોળિયો થઈ જવાપણું
**કાલ(-ળ)-મર્યાદા** સ્ત્રી. [સં.] ક્યાંસુધી કામ કરવું યા વ્યવહાર સાધવો એની નક્કી કરાયેલી મુદતબંધી, અવધિ. (૨) આવરદા, જિંદગી
**કાલ-માન** ન. [સં.] સમયનું માપ, યુગ-માન
**કાલમાન-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] પૃથ્વી અને ચંદ્રના ભ્રમણ-કાળના વિભાગ પાડવાની રીત
**કાલમાન-વેત્તા, કાલમાન-શાસ્ત્રી** વિ. [સં.] પું. કાલમાન-વિદ્યામાં નિપુણ, જ્યોતિષ-ગણિતશાસ્ત્રી
**કાલ-માપક** વિ. [સં.] વખત માપનારું. (૨) ન. ઘડિયાળ
**કાલમાપક યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] ઘડિયાળ
**કાલ-માપન** ન. [સં.] સમય માપવાની ક્રિયા
**કાલ(-ળ)-મુખું** ન. [સં. काल-मुख + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.) સામું મળતાં મૃત્યુની આગાહી આપે તેવું
**કાલ-મેઘ** પું. [સં.] એક વનસ્પતિ, લીલું કરિયાતું
**કાલ(-ળ)-યવન** પું. [સં.] શ્રીકૃષ્ણના સમયનો ગાંધારથી પશ્ચિમના પ્રદેશનો એક યવન રાજા. (સંજ્ઞા.)
**કાલ-યોગ** પું. [સં.] કાલનો સંબંધ
**કાલ(-ળ)-રાત્રિ(-ત્રી)** સ્ત્રી. [સં.] (લા.) ઘોર અંધારી રાત. (૨) મૃત્યુની રાત
**કાલરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાલરું,[1]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઘાસની ચોખંડી ગંજી
**કાલ(-ળ)-રુદ્ર** પું. [સં.] સંહારક રુદ્રદેવ
**કાલ(-ળ)રૂપ** વિ. [સં.] સંહારક સ્વરૂપનું
**કાલરું[1]** ન. ગંજી. (૨) તરબૂચ
**કાલરું[2]** ન. [જુઓ 'કાળિયેર.'] હરણ
**કાલ-રૌરવ યોગ** પું. [સં.] પખવાડિયાના ૧૩ દિવસ થાય એવી પરિસ્થિતિ (મહાભારતના યુદ્ધ અને ઈ. સ. ૧૯૧૪ ના પહેલા વિશ્વયુદ્ધ વખતે આવો યોગ થયો હતો.)
**કાલવણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાલવવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ભેળ, મિશ્રણ, મેળવણી
**કાલવવું** સ. ક્રિ. મિશ્ર કરવું, ભેળ કરવો, મેળવવું. (૨) ઠારી નાખવું, રાખ કરી નાખવું. **કાલવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કાલવાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [પ્રસંગને લીધે
**કાલ-વશાત્** ક્રિ. વિ. [સં.] સમયને લઈને, સંયોગવશાત્,
**કાલ(-ળ)-વાચક** વિ. [સં.], **કાલ(-ળ)-વાચી** વિ. [સં., પું.] સમયનો ખ્યાલ આપનારું. (વ્યા.)
**કાલવાવવું, કાલવાવું** જુઓ 'કાલવવું'માં.
**કાલ-વિચ્છેદ** પું. [સં.] સમયની સભાનતા, કાલ-સંવિદ, 'કૉન્શિયસનેસ ઑફ ટાઇમ'
**કાલ(-ળ)-વિપર્યાસ** પું. [સં.] જુઓ 'કાલક્રમ-દોષ,' 'ઍનેક્રોનિ-ઝમ' (દ. બા.) [થવાનો અવધિ
**કાલ-વિપાક** પું. [સં.] મુદત પાકવી એ, કોઈ કામ પૂરું
**કાલ(-ળ)-વિરોધ** પું. [સં.] જુઓ 'કાલક્રમ-દોષ.'
**કાલ-વિવર્ત** પું. [સં.] સમયનું ફર્યા કરવું એ, કાલ-ચક્ર
**કાલ-વિશેષ** પું. [સં.] અમુક નક્કી કરેલો ચોક્કસ સમય
**કાલ-વેત્તા** વિ. [સં., પું.] જોશી
**કાલ(-ળ)-વેલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] (લા.) કાંઈ પણ કરવાને યોગ્ય ન હોય તેવો સમય, ક-ટાણું
**કાલવેલી** સ્ત્રી. કાળી સારિવા (વનસ્પતિ) [કાલ-વ્યુત્ક્રમ
**કાલ-વ્યત્યય** પું. [સં.] પસાર થઈ ગયેલો સમય. (૨)
**કાલ-વ્યાપકત્વ** ન. [સં.] કાલગત વ્યાપકતા, કાલનો વિસ્તૃત ગાળો, 'ટેમ્પોરલ એક્સ્ટેન્શન' (મ. ન.)
**કાલ-વ્યુત્ક્રમ** પું. [સં.] જુઓ 'કાલક્રમ-દોષ,' 'ઍનેક્રોનિ-ઝમ'
**કાલ(-ળ)-સર્પ** પું. [સં.] કરડતાં વેંત માણસ મૃત્યુ પામે તેવો સાપ, ઘણો ઝેરી સાપ, કાળોતરો
**કાલ-સંગતિ** (-સઙ્ગતિ) સ્ત્રી. [સં.] સમયનું બંધ-બેસતું થવું એ, સમયનો મેળ
**કાલ-સંવિદ** (-સંવિદ) સ્ત્રી. [સં.] કાલની સભાનતા, કાલવિચ્છેદ, 'કૉન્શિયસનેસ ઑફ ટાઇમ' (કે. હ.)
**કાલ-સ્થિતિ** સ્ત્રી. [સં.] સમયની મર્યાદા, મુદત
**કાલ(-ળ)-સ્વરૂપ** વિ. [સં.] જુઓ 'કાલ-રૂપ.'
**કાલ-હાનિ** સ્ત્રી. [સં.] સમય નિરર્થક બગાડવો એ
**કાલાગ(-ગુ)રુ** પું. [સં. काल + अग(-गु)रु] કાળો અગર (સુગંધી પદાર્થ, અગરના વૃક્ષમાંથી થતો)
**કાલાગ્નિ** પું. [સં. काल + अग्नि] પ્રલયનો અગ્નિ
**કાલાઘેલું** (-ઘેલું) જુઓ 'કાલું-ઘેલું.'
**કાલાજિન** ન. [સં. काल + अजिन] કાળિયેર મૃગનું ચામડું
**કાલાતિક્રમ** પું. [સં. काल + अति-क्रम], **-મણ** ન. [સં.] સમયની મર્યાદા વટાવી જવાપણું (એ નામનો એક દોષ)
**કાલાતિપાત** પું. [સં. काल + अति-पात] સમય વહી જવો એ. (૨) કાળનો લાગેલો ફટકો
**કાલાતીત** વિ. [સં. काल + अतीत] સમયને વટાવી ગયેલું. (૨) અત્યંત પ્રાચીન સમયનું
**કાલાત્મક** વિ. [સં. काल + आत्मन्-क] જુઓ 'કાલ-રૂપ.'
**કાલાત્મા** પું. [સં. काल + आत्मा] કાલ-સ્વરૂપ-સંહારક પરમાત્મતત્ત્વ. (૨) યમરાજ [કાળને વશ
**કાલાધીન** વિ. [સં. काल + अधीन] કાળને અધીન રહેલું,
**કાલાનલ(-ળ)** પું. [સં. काल + अनल] જુઓ 'કાલાગ્નિ.'
**કાલાનુકૂલ(-ળ)** વિ. [સં. काल + अनु-कूल] સમયને અનુ-કૂળ હોય તેવું [ની આનુપૂર્વી, કાલ-ક્રમ
**કાલાનુક્રમ** પું. [સં. काल + अनु-क्रम] સમયનો ક્રમ, સમય-
**કાલાનુક્રમ-દોષ** પું. [સં.] જુઓ 'કાલક્રમ-દોષ.'
**કાલાનુસાર** ક્રિ. વિ. [સં. काल + अनु-सार] સમય પ્રમાણે
**કાલાનુસારી** વિ. [સં. + अनुसारी, પું.] સમય પ્રમાણે વરતી કામ કરનારું. (૨) સમય પ્રમાણેનું
**કાલાબ્ધિ** પું. [સં. काल + अब्धि] કાળ-સમયરૂપી મહા-સાગર, અપાર સમય
**કાલાવચ્છિન્ન** ક્રિ. વિ. [સં. काल + अव-च्छिन्न] સમયનો

વિચ્છેદ થયા વિના, સતત, ચાલુ [મુદત

**કાલાવધિ** પું., સ્ત્રી. [સં. काल + अवधि પું.] કાળ-મર્યાદા,

**કાલાવાલા** પું., બ. વ. [રવા.] આજીજી, કાકલૂદી

**કાલાષ્ટમી** સ્ત્રી. [સં.काल + अष्टमी] દરેક મહિનાની વદિ આઠમ. (સંજ્ઞા.) (જ્યો.) (૨) કાર્તિક વદિ આઠમ. (સંજ્ઞા.) (જ્યો.) (૩) શ્રાવણ વદિ આઠમ, જન્માષ્ટમી. (સંજ્ઞા.)

**કાલાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'કાલું.૨'] કપાસના છોડનાં રૂ-ભર્યાં જીંડવાં

**કાલાં(-ળાં)તર** (કાલા(-ળા)ન્તર) ન. [સં. काल + अन्तर] સમય વચ્ચેનું અંતર. (૨) ઘણા સમય પછીનો બીજો સમય

**કાલાં(-ળાં)તરે** (કાલા(-ળા)ન્તરે) ક્રિ.વિ. [+ ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] બહુ લાંબે વખતે, મોટો સમયગાળો વીત્યા પછી

**કાલાં-ઓબડાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'કાલું-ઓબડું.'] કાલી ઓબડી અને ભાંગીતૂટી વાણી [(સંજ્ઞા.)

**કાલિકા** સ્ત્રી. [સં.] દુર્ગાદેવીનું એક નામ, કાળકા, મહાકાળી.

**કાલિ(-ળિ)-દાસ** પું. [સં.] સાહિત્યિક સંસ્કૃત ભાષાનો એક મહાકવિ (ઈ. પૂ. ૨ જીથી ઈ. સ. ૫ મી સદી સુધીમાં થયેલો મનાતો). (સંજ્ઞા.)

**કાલિદાસીય** વિ. [સં.] કાળિદાસ કવિને લગતું

**કાલિમા** સ્ત્રી. [સં., પું.] કાળપ, કાળાપણું. (૨) (લા.) કલંક, લાંછન, દોષ. (૩) છાયા, ઝાંખ. (૪) અંધકાર, અંધારું

**કાલિય** પું. [સં.] પુરાણ પ્રમાણે શ્રીકૃષ્ણે જેને યમુનાના ધરામાં નાથ્યો કહ્યો છે તેવો મહાસર્પ, કાળીનાગ. (સંજ્ઞા.)

**કાલિં(-લીં, -ળિં, -ળીં)ગડું** ન. [જુઓ 'કાલિંગું + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] તરબૂચ

**કાલિં(-લીં, ળિં, -ળીં)ગડો** પું. [જુઓ 'કાલિંગડું.'] કલિંગ દેશ-નામ ઉપરથી વ્યાપક થયેલો એક રાગ. (સંગીત)

**કાલિંગી** (કાલિઙ્ગી) સ્ત્રી. [સં.] કલિંગ દેશની સ્ત્રી. (૨) તરબૂચનો વેલો. (૩) એક જાતની કાકડી

**કાલિં(-લીં,-ળિં, -ળીં)ગું** ન. [સં. कालिङ्ग + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] જુઓ 'કાલિંગડું.'

**કાલિંદી** (કાલિન્દી) સ્ત્રી. [સં.] હિમાલયમાંના એક કલિંદ પર્વતમાંથી નીકળેલી યમુનાની શાખા—પછીથી પુરાણોમાં 'યમુના'નું એક નામ. (સંજ્ઞા.) (૨) શ્રીકૃષ્ણની એ નામની ચોથી પટરાણી. (સંજ્ઞા.)

**કાલી(-ળી)** સ્ત્રી. [સં.] કાળકા માતા. (સંજ્ઞા.)

**કાલીપાટ** પું. એક જાતનો વેલો

**કાલીં(-ળીં)ગડું** જુઓ 'કાલિંગડું.'

**કાલીં(-ળીં)ગડો** જુઓ 'કાલિંગડો.'

**કાલીં(-ળીં)ગું** જુઓ 'કાલિંગું.'

**કાલુ(-ળુ)** સ્ત્રી. છીપના પ્રકારની એક માછલી (જે 'મોતી' આપે.)

**કાલુડું** વિ. [જુઓ 'કાલું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કાલું કાલું બોલનારું (નાનું બાળક)

**કાલુષ્ય** ન. [સં.] કલુષ-તા, મલિન-તા. (૨) (લા.) પાપકર્મ. (૩) ચિત્તની ડામાડોળ સ્થિતિ

**કાલું૧** વિ. [રવા.] જેની વાણીની ઇંદ્રિય કામ કરતી નથી તેવું. (૨) (લા.) પ્રેમ ઉપજાવે તેવું ભાંગ્યું તૂટયું મધુરું બોલવું એ (બચ્ચાનું). [**-લાં કાઢવાં** (રૂ. પ્ર.) અણસમજુ કે બાળકની જેમ બોલવું. **-લાંની કચ્ચ** (રૂ. પ્ર.) નિરર્થક બોલ બોલ કરવું]

**કાલું૨** ન. કપાસના છોડનું ફળ (જે પાકતાં એમાંથી રૂ નીકળે છે) [**૦ ફાટવું** (રૂ. પ્ર.) ઊંઘ આવવી]

**કાલું-ઘેલું** (-ઘેલું) વિ. [જુઓ કાલું૧' + 'ઘેલું.'] સમજાય નહિ તેવું અસ્પષ્ટ બોલાતું. (૨) વાત્સલ્ય-ભાવ ઉપજાવે તેવી બોલીવાળું

**કાલું-ઓબડું** વિ. [જુઓ 'કાલું' + 'ઓબડું.'] સમજાય નહિ તેવું ભાંગ્યું તૂટ્યું બોલનારું

**કાલે** (કાલ્યે) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કાલ૨' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] પૂર્વના દિવસે. (૨) પછીના દિવસે

**કાલેરો** પું. આખ્યાનોમાં જાણીતો એક દેશી રાગ. (સંગીત.)

**કાલોચિત** વિ. [સં. काल + उचित] સમયને માટે યોગ્ય હોય તેવું, સમયોચિત [કાલરું

**કાલોર** (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાલરું.'] ઘાસની ગંજી,

**કાલ્પનિક** વિ. [સં.] કલ્પનામાંથી ઊભું કરેલું, બનાવટી, કૃત્રિમ, તર્કમાંથી ઉપજાવેલું, 'સ્પેક્યુલેટિવ' (દ. બા.) (૨) આદર્શરૂપ, 'આઇડિયાલિસ્ટિક'

**કાલ્પનિક-તા** સ્ત્રી [સં-] કાલ્પનિક હોવાપણું

**કાલ્ડી** સ્ત્રી શેરડીની એક જાત

**કાવ** પું. યુક્તિથી કઢાવી લેવામાં આવતું કામ. [**૦ કાઢી લેવો** (રૂ. પ્ર.) કપટથી કામ સાધવું]

**કાવ-કાવ** (કાવ્ય-કાવ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] (લા.) બારીક તપાસ

**કાવડ૧** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. कावड પું.] બંને છેડે શીકાં બાંધ્યાં હોય તેવું લાકડી કે વાંસનું ત્રાજવા જેવું બનેલું સાધન. (૨) ગાડીનો એક ભાગ. (૩) ઉચ્ચાલન-યંત્ર, કાંટો, 'લીવર' (કિ. ઘ.)

**કાવડ૨** (-ડ્ય) -સ્ત્રી. ખામી, ખોટ

**કાવડિયું** ન. [જુઓ 'કાવડ૧' ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (ઇસ્ટ ઇન્ડિયા કું.ના અમલમાં તાંબાના પૈસાની પાછલી બાજુએ 'ત્રાજવું' છાપેલું—એને 'કાવડ' લેખી લોકોએ પ્રચલિત કરેલી સંજ્ઞા) રૂપિયાના ૬૪ ભાગનો જૂનો સિક્કો, જૂનો પૈસો

**કાવડિયો** પું. [જુઓ 'કાવડિયું'], **કાવડી૧** વિ., પું. [જુઓ 'કાવડ૧' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કાવડ ઊંચકનારો માણસ (એ અનાજ પાણી કે દેવમૂર્તિ પણ ઊંચકનારો હોય.)

**કાવડી૨** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાવડ૨' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'કાવડ.૨'

**કાવડું૧** ન. [જુઓ 'કાવડ.૧' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] કાવડ માટેની લાકડી કે વાંસ. (૨) કામઠું

**કાવડું૨** (કાઃવડું) વિ. [દે. પ્રા. काहल દ્વારા] ધૂર્ત, ઠગારું

**કાવ-ડોડી** સ્ત્રી. દૂધીની જાતની એક વેલ

**કાવતરા-ખોર, કાવતરા-બાજ** વિ. [જુઓ 'કાવતરું' + ફા. પ્રત્યયો] કાવતરાં કરનાર, કપટી, પ્રપંચી, કારસ્તાની, 'કૉન્સ્પિરેટર'

**કાવતરું** ન. છળ, પ્રપંચ, કારસ્તાન, 'કૉન્સ્પિરસી'

**કાવર** પું. વહાણની ગલીમાં બંધાતી એક નાની બરછી. (વહાણ.)

**કાવરા** પું., બ. વ. હાથનો એ નામનો એક દાગીનો, કાવલાં

**કાવરાન, કાવરાંગ** ન. વહાણમાં વધારે માલ ભરવા આંતરી ઉપર રખાતું પાટિયું. (વહાણ.) (૨) સ્ત્રી. વહાણમાં કરાતી ભરતી. (વહાણ.) [દોરડાનો ફાંસલો

**કાવરી**[1] પું. કોઈ પણ ચીજ બાંધવા માટે કરવામાં આવતો

**કાવરી**[2] સ્ત્રી. કસુંબીના છોડનું બી

**કાવરું-બહાવરું** (-આ:વરું) વિ. [જુઓ 'કાવરું' + 'બહાવરું.'] વિ. આકુળવ્યાકુળ, આવરું-બહાવરું, ગભરાયેલું, ગાભરું

**કાવલ** પું. ચોકી કરવી એ, રોન મારવી એ. (૨) મિલકતના રક્ષણ માટે આપવો પડતો લાગો. (૩) રસ્તામાં રોકી ધોળે દિવસે કરાતી લૂંટ

**કાવલ(-લી)-ગાર** પું. [જુઓ 'કાવલ' + સં. °कार > શૌ. પ્રા. °गार] ચોકી કરનારો, ચોકીદાર

**કાવલ-પટ્ટી** સ્ત્રી. કેદની શિક્ષા

**કાવલાઈ** (કા:વલાઈ) સ્ત્રી. [જુઓ કાવલું + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] નાજુકપણું, સુકોમળતા

**કાવલાં** (કા:વલાં) ન.,બ. વ. [જુઓ 'કાવલું.'] સ્ત્રીઓનું હાથમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું, કાવરા

**કાવલી** સ્ત્રી. ખટપટ

**કાવલી-ગાર** જુઓ 'કાવલ-ગાર.'

**કાવલું** (કા:વલું) વિ. [દે. પ્રા. काहअल-] નાજુક, સુકોમળ. (૨) પાતળું, દૂબળું. (૩) (લા.) શોખીનું છતાં તકલાદી. (૪) ઘાટીલું ભભકાદાર, રૂપાળું

**કાવલો** પું. [જુઓ 'કાવો[2]' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'કાવો[2]' (પીણું).

**કાવશ(-સ)** વિ. ખાલીખમ, પોલું, પોકળ

**કાવળ**[1] (-વ્ય) સ્ત્રી. એક જાતનો વેલો. (૨) શિરદોડી, ખરખોડી (એક વનસ્પતિ) [છળ, પ્રપંચ

**કાવળ**[2] (કા:વળ) ન. [દે. પ્રા. काहल धूर्त द्वारा] કપટ, કૂડ,

**કાવળી**[1] સ્ત્રી. કાચની બંગડી

**કાવળી**[2] સ્ત્રી. એક જાતની વેલ, ઉપલસરી

**કાવળી**[3] સ્ત્રી. દૂધ પાણી વગેરે પ્રવાહી ઉપર તરતું પાતળું પડ કે મેલનું આચ્છાદન. (૨) ફૂગ

**કાવળી-મૂળ** ન. એક જાતની વનસ્પતિ

**કાવા-કસુંબા** (કા:વા-) પું., બ. વ. [જુઓ 'કાવો' + 'કસુંબો' (પીણું).] કાવો અને અફીણનું ઘોળવું

**કાવા-ખાનું** (કા:વા-) ન. [જુઓ 'કાવો' + 'ખાનું.'] કાવો પીવાનું સ્થાન, 'કૉફી-હાઉસ' (ગ. અ.)

**કાવાટ** પું. હલકી જાતનો કોલસો. (૨) ન. સુકાઈ ગયેલી લીલ. (૩) એક પ્રકારની ઝાડી

**કાવા-દાન** (કા:વા-) ન., **-ની** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાવો' + ફા. 'દાન' પ્ર. + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કાવો રાખવાની કીટલી. (૨) (લા.) સ્ત્રીની જનનેંદ્રિય

**કાવા-દાવા** પું., બ. વ. [જુઓ 'કાવો[2]' + 'દાવો.'] છળ, પ્રપંચ, કપટબાજી, ખટપટ

**કાવા(-વો)-પાણી** (કા:વા,-વો-) જુઓ 'કાવો-પાણી.'

**કાવા(-વે)-બાજ** વિ. [જુઓ 'કાવો[2]' + ફા. પ્રત્યય] કપટી, દગાખોર, ઠગ

**કાવારી** સ્ત્રી. વાડ કરવામાં કામ આવે તેવી એક વનસ્પતિ

**કાવીત** ન. જંગલી સફરજન [નળિયાંની પ્રત્યેક ઓળ

**કાવું**[1] ન. ખાટલાની પાટીનો આંટો. (૨) છાપરા ઉપરની

**કાવું**[2] અ. ક્રિ. થાકી જવું. (૨) કંટાળવું, કાયર થવું. **કવરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કાવેડી** પું. [જુઓ 'કાવેડું' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] મોટો વેપારી, મોટો સોદાગર

**કાવેઠો** પું. બળદની એક જાત

**કાવેડું** વિ. કાબેલ, કુશળ, હોશિયાર

**કાવો-બાજ** જુઓ 'કાવા-બાજ.'

**કાવો**[1] (કા:વો) પું. [અર. કહ્વા] બુંદ-દાણાને સેકી વાટી બનાવવામાં આવતું ગરમ પીણું. (૨) ઉકાળો

**કાવો**[2] પું. છળકપટ, ખટપટ

**કાવો**[3] પું. ઘોડાને ગોળ ગોળ ફેરવવો એ (પલોટતી વેળા). [**° દેવો** (રૂ. પ્ર.) ઘોડાને ગોળ ચક્કરમાં ફેરવવો]

**કાવો**[4] પું. જુઓ 'કાવું.[1]'

**કાવો-દાવો** પું. [જુઓ 'કાવો[2]' + 'દાવો.'] છળ-કપટ, દગલબાજી, પ્રપંચ ('કાવા-દાવા' એમ બ. વ. નો પ્રયોગ વ્યાપક)

**કાવ્ય** ન. [સં.] કલાત્મક તત્ત્વવાળું પદ્ય, કવિતા. (૨) એક ઉપરૂપક. (નાટ્ય.) (૩) પું. રોળાછંદ. (પિં.)

**કાવ્ય-કર્તા** વિ. [સં., પું.] કાવ્ય રચનાર (કવિ)

**કાવ્ય-કર્ત્રી** સ્ત્રી. [સં.] સ્ત્રી કવિ

**કાવ્ય-કલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] કવિતા કરવાની આવડત

**કાવ્ય-કલાપ** પું. [સં.] કાવ્યોનો સમૂહ, કાવ્ય-ગુચ્છ

**કાવ્ય-કળા** જુઓ 'કાવ્ય-કલા.'

**કાવ્ય-કાર** પું. [સં.] કવિ

**કાવ્ય-કૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] કવિતા

**કાવ્ય-ગુચ્છ** પું. [સં.] જુઓ 'કાવ્ય-કલાપ.'

**કાવ્ય-ગુંજન** (-ગુઞ્જન) ન. [સં.] કાવ્ય ગણગણતાં લેવામાં આવતો આસ્વાદ

**કાવ્ય-ઘટક** પું. [સં.] કવિતાનો એકમ કે અંગ

**કાવ્ય-ચોર** પું. [સં.] કોકનું કાવ્ય (કે એમાંના વિચાર) તફડાવી પોતાને નામે ચડાવનાર માણસ

**કાવ્ય-ચોરી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ચોરી.'], **કાવ્ય-ચૌર્ય** ન. [સં.] કોકનું કાવ્ય તફડાવી પોતાને નામે ચડાવવાની ક્રિયા, 'પ્લેગિયારિઝમ'

**કાવ્ય-ત્વ** ન. [સં.] કવિતા-તત્ત્વ [જોવું એ

**કાવ્ય-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] કવિતાની દૃષ્ટિ, કવિતાની નજરે

**કાવ્ય-દેવી** સ્ત્રી. [સં.] સરસ્વતી દેવી, 'મ્યૂઝ' (દ. બા.)

**કાવ્ય-દોષ** પું. [સં.] અપક્વ કવિને હાથે રસ-અલંકાર-છંદ-ભાષા વગેરેના અભાવ કે ગેરસમજને લીધે થતો પ્રયોગ

**કાવ્ય-દોહન** ન. [સં.] (લા.) કવિતાના અનેક ગ્રંથોમાંથી તારવીને કરવામાં આવતો કે આવેલો પસંદગીનો સંગ્રહ

**કાવ્ય-પરિશીલન** ન. [સં.] કાવ્યનો સતત ઊંડો અભ્યાસ

**કાવ્ય-પરીક્ષક** વિ. [સં.] કાવ્યની ગુણદોષાદિ દૃષ્ટિએ કસોટી કરનાર વિદ્વાન [કરવામાં આવતી સમીક્ષા

**કાવ્ય-પર્યેષણા** સ્ત્રી. [સં.] કાવ્યનું શ્રવણ-વાચન કરી એની

**કાવ્ય-પીયૂષ** ન. [સં.] કાવ્યરૂપી અમૃત

**કાવ્ય-પ્રયોજન** ન. [સં.] કાવ્યનું કવિને હાથે કયે કારણે સર્જન થાય છે એનું તે તે કારણ [પ્રસાદ

**કાવ્ય-પ્રસાદી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાવ્ય' + 'પ્રસાદી.'] કવિતારૂપી

**કાવ્ય-ભાષા** સ્ત્રી. [સં.] કવિતાની શૈલી, લલિત શૈલી, કાવ્યમય શૈલી, કવિતોચિત પદાવલી, કવિતાભાષી પદાવલી, 'પોએટિક ડિક્શન' (ર. ક.) [(દ. બા.)

**કાવ્યમય** વિ. [સં.] કવિતાના રૂપમાં રહેલું, 'પોએટિક'

**કાવ્યમય-તા** સ્ત્રી. [સં.] પૂર્ણ રીતે કવિતા

**કાવ્ય-મીમાંસા** (-મીમાઁસા) સ્ત્રી. [સં.] કાવ્યશાસ્ત્રની તાત્ત્વિક વિચારણા 'પોએટિક્સ'

**કાવ્ય-રચના** સ્ત્રી. [સં.] કવિતા રચવી એ

**કાવ્ય-રસ** પું. [સં.] કવિતામાં શૃંગાર વગેરે જે આઠ–નવ–બાર રસ રહેલા છે તે પ્રત્યેક. (કાવ્ય.)

**કાવ્ય-રસિક** વિ. [સં.] કવિતાનો રસ માણનારું

**કાવ્ય-રીતિ** સ્ત્રી. [સં.] ગૌડી વગેરે કાવ્ય-પદ્ધતિ. (૨) જુઓ 'કાવ્ય-શૈલિ.'

**કાવ્ય-રૂપ** વિ. [સં.] કવિતાના રૂપમાં રહેલું

**કાવ્ય-લિંગ** (-લિઙ્ગ-) પું. [સં.] એ નામનો એક અલંકાર. (કાવ્ય.) [(ઉ. જો.)

**કાવ્ય-વિચાર** પું. [સં.] જુઓ 'કાવ્ય-મીમાંસા,' 'પોએટિક્સ'

**કાવ્ય-વિદ** વિ. [સં. °विद् ] કાવ્યનું જ્ઞાન ધરાવનારું

**કાવ્ય-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] કાવ્ય-શાસ્ત્ર, 'પોએટિક્સ'

**કાવ્ય-વિવરણ** ન. [સં.] કવિતાની ખૂબીઓનો ખુલાસો

**કાવ્ય-વિશારદ** વિ. [સં.] કાવ્યશાસ્ત્રનું ઉચ્ચ કક્ષાનું જ્ઞાન ધરાવનાર

**કાવ્ય-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] કાવ્યનાં પ્રયોજન હેતુ વ્યાખ્યા લક્ષણ—રસ ગુણ દોષ અલંકાર વગેરે વિષયોની ચર્ચા કરતું શાસ્ત્ર, 'પોએટિક્સ' [ધરાવનાર વિદ્વાન

**કાવ્ય-શાસ્ત્રી** વિ., પું. [સં., પું.] કાવ્ય-શાસ્ત્રનું જ્ઞાન

**કાવ્ય-શૈલિ(-લી)** સ્ત્રી. [સં.] કવિતામાં ઉપયોગમાં લેવામાં આવતી ભાષાની ચોક્કસ પ્રકારની તે તે રજૂઆત, કાવ્ય-રીતિ

**કાવ્ય-સમુચ્ચય** પું. [સં.] જુઓ 'કાવ્ય-સંગ્રહ.'

**કાવ્ય-સર્જન** ન. [સં.] કાવ્યની રચના

**કાવ્ય-સંગ્રહ** (-સઙ્ગ્રહ), **કાવ્ય-સંચય** (-સઞ્ચય) પું. [સં.] પસંદ કરેલાં કાવ્યોનો સમૂહ (વાચન તેમજ અભ્યાસ માટે)

**કાવ્ય-સુધા** સ્ત્રી. [સં.] પસંદ કરેલાં ઉચ્ચ કોટિનાં કાવ્યોનો અમૃતની કોટિનો ઉચ્ચ પ્રકારનો સંગ્રહ

**કાવ્ય-સૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] કાવ્યોનું સર્જન. (૨) કવિ-જગત

**કાવ્ય-સ્રોત** પું. [સં. °स्रोतस् ન.] કાવ્ય-રચનાનું સતત વહેતું ઝરણું, કવિતાનો સતત વહેતો પ્રવાહ

**કાવ્ય-હેતુ** પું. [સં.] કાવ્યના સર્જન પાછળનો મૂળભૂત ઉદ્દેશ

**કાવ્યાત્મક** વિ. [સં काव्य + आत्मन्-क] કાવ્યરૂપ, 'પોએટિક'

**કાવ્યાનંદ** (-નન્દ) પું. [સં. काव्य + आ-नन्द] કાવ્યની ખૂબીઓ માણવાથી થતો આહ્લાદ

**કાવ્યાનુશાસન** ન. [સં. काव्य + अनु-शासन] કાવ્ય-શાસ્ત્ર

**કાવ્યાભાસ** પું. [સં. काव्य + आ-भास] કાવ્યનો જેમાં આભાસ છે– ખરેખર જે કાવ્યતત્ત્વથી મંડિત કાવ્યકૃતિ નથી–તેવી રચના

**કાવ્યાભાસી** વિ. [સં., પું.] કાવ્યનો માત્ર આભાસ આપતું –હકીકતે કાવ્ય નથી તેવું

**કાવ્યામૃત** ન. [સં. काव्य + अ-मृत] જુઓ 'કાવ્ય-સુધા.'

**કાવ્યાંગ** (કાવ્યાઙ્ગ-) [સં. काव्य + अङ्ग] કાવ્યનાં રસ રીતિ ગુણ અને અલંકાર એ ચાર અંગોમાંનું પ્રત્યેક [કે ભાગ

**કાવ્યાંશ** (કાવ્યાંશ) પું. [સં. काव्य+अंश] કાવ્યનો અમુક ખંડ

**કાવ્યેતર** વિ. [સં. काव्य + इतर] કાવ્ય સિવાયનું અન્ય

**કાવ્યોચિત** વિ. [સં. काव्य + उचित] કવિ-સંપ્રદાય પ્રમાણે કાવ્ય રચવામાં જેની અનિવાર્ય જરૂર માનવામાં આવી હોય તે તે વિશિષ્ટ (વસ્તુ) [આપનારું

**કાવ્યોત્પાદક** વિ. [સં. काव्य + उत्पादक] કવિતાને જન્મ

**કાવ્યોત્પત્તિ** સ્ત્રી. [સં. काव्य + उत्पत्ति] જુઓ 'કાવ્ય-સર્જન.'

**કાશ**[1] પું. [સં., પું., ન.] પાણીમાં થતું એક ઘાસ, કાસડો, છેયો

**કાશ**[2]**(-સ)** (-શ્ય,-સ્ય) સ્ત્રી. આડખીલી, નડતર, વિઘ્ન, ઉપાધિ. (૨) માથાકૂટ, લમણા-ઝીંક. [૦**કાઢવી** (રૂ. પ્ર.) નડતર દૂર કરવી. ૦**જવી,** ૦**ટળવી** (રૂ. પ્ર.) વિઘ્ન દૂર થવું]

**કાશકા, -કી** સ્ત્રી. ઓખા બાજુ સમુદ્રમાં થતી એક માછલી

**કાશ(-સ)-દાન** ન. [જુઓ 'કાશ[2]' + ફા. પ્રત્યય] હાશ પોકારવી એ, વિઘ્નમાંથી મુક્ત થવું એ. [૦**જવું** (રૂ. પ્ર.) કંટાળી જવું, થાકી જવું]

**કાશની** પું. જાંબલી અને ગુલાબી રંગની મેળવણીથી થતો એ નામનો રંગ, ભગવો રંગ

**કાશમય** વિ. [સં.] કાસડાથી ભરેલું

**કાશં(-સં)ડી** (કાશ(-સ)ણ્ડી), **-દી, -દ્રી** (કાશ(-સ)ન્દી,-ન્દ્રી) સ્ત્રી. પડઘીવાળો મોટા ઘાટનો લોટો (નાસિક અથવા કાશીની બનાવટનો), શિરાઈ

**કાશિ(-શી)** સ્ત્રી. [સં.] ઉત્તર પ્રદેશની ગંગાના કાંઠા ઉપરની અતિ પ્રાચીન કાલથી જાણીતી નગરી, વારાણસી. (સંજ્ઞા.) [૦**એ સંઘ પહોંચવો** (-પોંચવો) (રૂ. પ્ર.) ફતેહમંદીથી કામ પાર પડવું. ૦ **નું કરવત** (રૂ. પ્ર.) ઇચ્છિત આશા મેળવવા વહોરી લેવામાં આવતી આપત્તિ. ૦**નું મરણ** (રૂ. પ્ર.) પવિત્ર મરણ]

**કાશિ(-શી)-નાથ** પું. [સં.] કાશી નગરીના સ્વામી મહાદેવ, કાશી-વિશ્વનાથ [રાજા

**કાશિ(-શી)-પતિ** પું. [સં.] જુઓ 'કાશિ-નાથ.' (૨) કાશીનો

**કાશિ(-શી)-પુરી** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કાશિ.'

**કાશિ(-શી)-યાત્રા** સ્ત્રી. [સં.] કાશીની જાત્રા

**કાશિ(-સિ)યું** ન. [જુઓ 'કાસ[2]' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'કાસ.[2]'

**કાશિ(-સિ)યો** પું. એક જાતનું પક્ષી

**કાશિ(-શી)-રાજ** પું. [સં.] કાશી નગરી અને એ પ્રદેશનો રાજા, કાશી-પતિ [જઈ રહેવું એ

**કાશિ(-શી)-વાસ** પું. [સં.] વિરક્ત થઈ કાશીમાં ગંગા-કાંઠે

**કાશિ(-શી)-વિશ્વનાથ, કાશિ(-શી)-વિશ્વેશ્વર** પું. [સં.] કાશી નગરીમાં આવેલા શિવમંદિરમાંના ભગવાન શિવ. (સંજ્ઞા.)

**કાશી** જુઓ 'કાશિ.'

**કાશી-નાથ** જુઓ 'કાશિ-નાથ.'

**કાશી-પતિ** જુઓ 'કાશિ-પતિ.'
**કાશી-પુરી** જુઓ 'કાશિ-પુરી.'
**કાશી(-સી)-બોર** ન. બોરની એક જાત, ખારેક બોર
**કાશી-(સી)-બોરડી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ડી' ત. પ્ર.] એક જાતના બોરનું ઝાડ, ખારેક બોરડી
**કાશી-યાત્રા** જુઓ 'કાશિ-યાત્રા.'
**કાશી-રાજ** જુઓ 'કાશિ-રાજ.'
**કાશી-વાસ** જુઓ 'કાશિ-વાસ.'
**કાશી-વિશ્વનાથ** જુઓ 'કાશિ-વિશ્વનાથ.'
**કાશી-વિશ્વેશ્વર** જુઓ 'કાશિ-વિશ્વેશ્વર.'
**કાશી(-સી)દું** ન. વેતરું
**કાશ્મીર** પું. [સં.] ભારત વર્ષને વાયવ્ય ખૂણે હિમાલયની પશ્ચિમ બાજુ આવેલો પ્રાચીન સમયથી ચાલ્યો આવતો પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.)
**કાશ્મીરક** ન. [સં.] કેસર
**કાશ્મીરી**[1] સ્ત્રી. [સં.] કાશ્મીરની ભાષા. (સંજ્ઞા.)
**કાશ્મીરી**[2] વિ. [સં., પું.] કાશ્મીરને લગતું
**કાશ્યપ** પું. [સં.] એ નામના અતિ પ્રાચીન કાલના એક ઋષિ (પુરાણો જેનાથી વિશ્વના માનવોની ઉત્પત્તિ કહે છે), કશ્યપ. (સંજ્ઞા.) (૨) ન. એ ઋષિથી ચાલ્યું આવતું એક ગોત્ર (બ્રાહ્મણોનું)
**કાષાય**[1] વિ. [સં.] ભગવા રંગનું. (૨) ન. ભગવા રંગનું વસ્ત્ર
**કાષાય**[2] વિ. [સં.] કષાય સ્વાદનું, કસાણું, બેસ્વાદ
**કાષાય-ધારી** વિ. [સં., પું.] ભગવાં વસ્ત્ર પહેર્યાં છે તેવું
**કાષાય-વસ્ત્ર** ન. [સં.], **કાષાયાંબર** (-યામ્બર) ન. [સં. काषाय + अम्बर] ભગવું વસ્ત્ર
**કાષ્ઠ** ન. [સં.] લાકડું, કાઠી. [**૦ ભક્ષ કરવો, ૦ ભક્ષણ કરવું** (રૂ. પ્ર.) ચિતા ઉપર ચડી બળી મરવું]
**કાષ્ઠ-કીટ** પું. [સં.] લાકડું કોરી ખાનારો કીડો, ઘુણ
**કાષ્ઠ-કૂટ** ન. [સં., પું.] લક્કડખોદ પક્ષી
**કાષ્ઠ-કોતરકામ** ન. [સં. + જુઓ 'કોતર-કામ.'] લાકડામાં કોતરવાનું કામ, 'વૂડ-એંગ્રેવિંગ'
**કાષ્ઠ-ખંડ** (-ખણ્ડ) પું. [સં.] લાકડાનો ટુકડો
**કાષ્ઠ-ગૃહ** ન. [સં., ન.] લાકડાનું બનાવેલું ઘર
**કાષ્ઠ-ઘન** પું. [સં.] લાકડાની ઘડેલી સમચોરસ (છ સરખી કે ચાર સરખી અને બે સરખી બાજુવાળી ઘન) આકૃતિનો ગઠ્ઠો
**કાષ્ઠ-ઘંટા** (-ઘણ્ટા) સ્ત્રી. [સં.] તોફાની ઢોરને ગળે બાંધવામાં આવતો ઘંટડીવાળો ડેરો
**કાષ્ઠ-તંતુ** (-તન્તુ) પું., બ. વ. [+ સં.] ખોરાકમાં વનસ્પતિ શાકભાજી વગેરેના ન પચે તેવા તાંતણા, 'સેલ્યુલોઝ' (ભા. ગ. શા.)
**કાષ્ઠ-તુલા** સ્ત્રી. [સં.] લાકડાની માંડણીવાળું મોટું ત્રાજવું—કાંટો
**કાષ્ઠ-પાદુકા** સ્ત્રી. [સં.] લાકડાની ચાખડી
**કાષ્ઠ-પંજર** (પઞ્જર) ન. [સં. पिंजर], **કાષ્ઠ-પિંજર** (-પિઞ્જર) ન. [સં.] લાકડાનું પાંજરું,
**કાષ્ઠ-પુત્તલિકા, કાષ્ઠ-પુત્તલી** સ્ત્રી. [સં.], **કાષ્ઠ-પૂતળી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પૂતળી.'] લાકડાની ઘડેલી પૂતળી
**કાષ્ઠ-પ્રદાન** ન. [સં.] મૃતાત્માના દેહને ચિતા ઉપર ચડાવી બાળવો એ
**કાષ્ઠ-પ્રાય** વિ. [સં.] જેમાં મોટો ભાગ લાકડાનો છે તેવું
**કાષ્ઠ-ભક્ષ** પું., -ક્ષણ ન. [સં.] લાકડું ખાવું એ. (૨) (લા.) લાકડાની ચિતા ખડકાવી બળી મરવું એ
**કાષ્ઠ-ભક્ષી** વિ. [સં., પું.] લાકડું ખાનારું
**કાષ્ઠ-ભસ્મ** સ્ત્રી. [સં., ન.] લાકડાની રાખ
**કાષ્ઠ-ભાજન** ન. [સં.] લાકડાનું વાસણ
**કાષ્ઠ-ભારિક** પું. [સં.] લાકડાના ભારાવાળો, કઠિયારો
**કાષ્ઠ-ભૂત** વિ. [સં.] લાકડાની પેઠે પડી રહેલ
**કાષ્ઠમય** વિ. [સં.] લાકડાનું. કાષ્ઠાત્મક. (૨) સુક-લકડી, પાતળું લાકડા જેવું થઈ ગયેલું
**કાષ્ઠ-મંથન** (-મન્થન) ન. [સં.] લાકડા સાથે લાકડું ઘસવાની ક્રિયા (અગ્નિ ઉત્પન્ન કરવાની)
**કાષ્ઠ-મૌન** ન. [સં.] લાકડા જેવું તદ્દન મૂંગું હોવાપણું
**કાષ્ઠ-રસ** પું. [સં.] લાકડામાંથી નીકળતો ગૂંદર જેવો રસ
**કાષ્ઠવત્** ક્રિ. વિ. [સં.] લાકડાની માફક જડ થઈ ગયેલું
**કાષ્ઠ-શિલ્પ** ન. [સં.] લાકડામાં કરેલું કોતર-કામ
**કાષ્ઠ-સંરક્ષણ** (-સંરક્ષણ) ન. [સં.] લાકડું સડી ન જાય એ માટે કરવામાં આવતું રક્ષણાત્મક કાર્ય (રંગ-રોગાન વગેરેનું), 'વૂડ-પ્રિઝર્વેશન'
**કાષ્ઠ-સ્થાપત્ય** ન. [સં.] લાકડાંની માંડણીવાળું બાંધકામ (મકાનનું), 'વૂડ-આર્કિટેક્ચર'
**કાષ્ઠા** સ્ત્રી. [સં.] દિશા. (૨) હદ, મર્યાદા, સીમા. (૩) પરા કોટિ. (૪) નાનામાં નાનું કાલમાન, પળ
**કાષ્ઠાકાર** પું. [સં. काष्ठ + आकार], **કાષ્ઠાકૃતિ** સ્ત્રી. [+ સં. आकृति] લાકડાનો ઘાટ. (૨) વિ. લાકડાના ઘાટનું
**કાષ્ઠાગાર** ન. [સં. काष्ठ + अगार] જુઓ 'કાષ્ઠ-ગૃહ.'
**કાષ્ઠાસન** ન. [સં. काष्ठ + आसन] લાકડાનું આસન (ખુરશી પાટ વગેરે)
**કાષ્ઠિક** વિ., પું. [સં.] કઠિયારો
**કાષ્ઠિત** વિ. [સં.] લાકડાનું બનેલું
**કાષ્ઠૌષધ** ન. [સં. काष्ठ + औषध] વનસ્પતિમાંથી બનાવેલું ઓસડ, વનસ્પતિ-જન્ય ઓસડ
**કાષ્ઠૌષધિ(-ધી)** સ્ત્રી. [સં. काष्ठ + ओ(-औ)षधि(-धी)] ઔષધ બનાવવામાં કામ લાગે તેવી વનસ્પતિ
**કાસ**[1] પું. [સં.] ઉધરસનો રોગ [(જુઓ 'કાશ.[1]')
**કાસ**[2] પું. [સં. काश > પ્રા. कास, પ્રા. તત્સમ] કાસડો, છોયો
**કાસ**[3] પું. [સં. कर्ष > પ્રા. कस्स] પાણી લઈ જવાની નાની નહેર, કાંસ, 'ઇરિગેશન કેનાલ'
**કાસ**[4] (-સ્ય) જુઓ 'કાશ.[2]'
**કાસ-કંદ** (-કન્દ) પું. [સં.] ઉધરસના રોગ ઉપર ઉપયોગમાં આવે તેવો એક કંદ
**કાસકી** સ્ત્રી. એક વનસ્પતિ, અતિબલા, ખપાટ
**કાસગંજી** (-ગઞ્જી) સ્ત્રી. એક જાતની બોરડી
**કાસ-ઘ્ન** વિ. [સં.] ઉધરસને મટાડનારું
**કાસ-ઘ્ની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] (ઉધરસ ઉપર ઉપયોગી એવો) ભોરિંગણીનો છોડ
**કાસડું** જુઓ 'કાયડું.'

**કાસડો** પું. [સં. काश > પ્રા. कास + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કાસ, છીયા (જુઓ 'કાસ.[૨]') ['એમિસરી'

**કાસદ** પું. [અર. 'કાસિદ્' ઇરાદો કરનાર] દૂત, ખેપિયો,

**કાસદિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] સંદેશો લઈ જનારું. (૨) ન. (સમાચાર લઈ જનારું) કબૂતર

**કાસદું** ન. [+ ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] કાસદનું કામ, ખેપ લઈ જવાનું કામ, સંદેશો પહોંચાડવાનું કામ. (૨) (લા.) નકામી ગયેલી મહેનત

**કાસની** સ્ત્રી. [ફા.] એ નામની એક વનસ્પતિ

**કાસ-રોગ** પું. [સં.] ઉધરસનો રોગ

**કાસવ** ન. એક જાતનું પ્રાણી

**કાસ-શ્વાસ** પું. [સં.] ઉધરસ અને દમનો સંયુક્ત વ્યાધિ

**કાસળ** ન. આડખીલી, નડતર. [૦ **કાઢવું** (રૂ. પ્ર.) જડ-મૂળથી મારી નાખવું, સદંતર મારી નાખવું]

**કાસળિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું.' ત. પ્ર.] (લા.) કામ કરવામાં દિલ-ચોરી કરે તેવું

**કાસ-દાન** જુઓ 'કાશ-દાન.' ['કારાંડી.'

**કાસંડી** (કાસણ્ડી), **-દી**, **-દ્રી** (કાસન્દી,-ન્દ્રી) જુઓ

**કાસંદરી**, **કાસંદ્રી** જુઓ 'કાસુંદરી.'

**કાસંદરો**, **કાસંદ્રો** (કાસન્દ્રો) જુઓ 'કાસુંદરો.'

**કાસાર** ન. [સં., પું., ન.] તળાવ. (૨) સરોવર

**કાસાલેસ** વિ. [રવા.] ખુશામતિયું

**કાસાલેસી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખુશામત

**કાસાણું** ન. જંતુનાશક એક જંગલી વેલો

**કાસાંજણ** ન. [સં. कांस्य + अञ्जन = कांस्याञ्जन > પ્રા. कस्संजण] આંખમાં આંજવાની કાંસાની ભસ્મ, જસતનાં ફૂલ

**કાસિયું** જુઓ 'કાશિયું.'

**કાસિયો** જુઓ 'કાશિયો.'

**કાસી-બોર** જુઓ 'કાશી-બોર.'

**કાસી-બોરડી** જુઓ 'કાશી-બોરડી.'

**કાસીદું** જુઓ 'કાશીદું.'

**કાસી-દોરિયો** પું. એક જાતનું સુતરાઉ કાપડ

**કાસીસ** સ્ત્રી. હીરાકસી

**કાસું(-સં,-સૂં)દરી, કાસું(-સં,-સૂં)દ્રી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાસુંદરો'-'કાસુંદ્રો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] જુઓ 'કાસુંદરો.'

**કાસું(-સં,-સૂં)દરો, કાસું(-સં,-સું)દ્રો** પું. આવળના પાન જેવાં પાનવાળો એક છોડ, કાસુંદરી

**કાસો** પું. દરિયાકાંઠે થતો એક છોડ

**કાસોદ** ન. એક જાતનું શોભાનું ઝાડ

**કાસોંદ** (-ન્દ) સ્ત્રી. એક જાતની વનસ્પતિ

**કાસ્કેટ** સ્ત્રી. [અં.] દાબડો

**કાસ્ટ[૧]** સ્ત્રી. [અં.] જ્ઞાતિ [ઢાળો

**કાસ્ટ[૨]**, **કાસ્ટિંગ** (કાસ્ટિઙ્ગ્) ન. [અં.] ઢાળો પાડવો એ,

**કાસ્ટિંગ મત**, **કાસ્ટિંગ વોટ** (કાસ્ટિઙ્ગ્-) પું. [અં. + સં. मत ન., + અં.] સભા સમિતિ વગેરેમાં સભ્યોના સરખા મત પડતાં પ્રમુખ કે અધ્યક્ષ પોતાનો વધારાનો મત આપે તે મત

**કાળ** પું. [જુઓ 'કાલ.[૧]'] જુઓ 'કાલ.[૧]' (૨) અછત-નો સમય, દુકાળ. [૦ **અજીત્યાં** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ જૂનાં, ખખડધજ. ૦ **આવવો** (રૂ. પ્ર.) ક્રોધ ચડવો. (૨) મોત આવવું. ૦ **કરવો** (રૂ. પ્ર.) મરણ પામવું. ૦ **કાઢવો** (રૂ. પ્ર.) સમય વિતાવવો. ૦ **ખૂટવો** (રૂ. પ્ર.) મરણ પામવું. ૦ **ચઢ(-ઢ)વો** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ ગુસ્સે થવું. ૦ **થવો** (રૂ. પ્ર.) મરણ પામવું. ૦ **દેખવો** (રૂ. પ્ર.) સામાને મૃત્યુ આપનાર તરીકે જોવું-યમદૂત જેવું માનવું. ૦ **ના કાગડા** (રૂ. પ્ર.) બહુ જૂના સમયનું. (૨) મરતું ન હોય તેવું ખૂબ વૃદ્ધ. ૦ **ના કોદરા કાઢવા** (રૂ. પ્ર.) બહુ જૂની વાતો કાઢવી. ૦**ના કોદરા ખાઈને આવવું** (રૂ. પ્ર.) જૂનું અને અનુભવી હોવું. ૦ **માં અધિક માસ** (રૂ. પ્ર.) દુઃખમાં દુઃખ. ૦ **માંથી આવવું** (રૂ.પ્ર.) ભૂખે મરતા આવવું, ખૂબ ભૂખ્યું હોવું. ૦ **સમાવવો** (રૂ. પ્ર.) ક્રોધ દબાવવો. **-ળે કરીને** (રૂ. પ્ર.) લાંબો સમય પસાર થયા પછી, સમય વીતતાં. **લીલો કાળ** (રૂ. પ્ર.) વધુ પડતો વરસાદ થવાથી અનુભવાતો દુકાળ. **સૂકો કાળ** (રૂ. પ્ર.) વરસાદનું ટીપું પણ ન પડવાથી અનુભવાતો દુકાળ]

**કાળ-કટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળ' + 'કાટવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] વખત ગમે તેમ કાઢવો એ

**કાળ-કમું** વિ. [જુઓ 'કાળું' + 'કામ' ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] કાળાં કામનું કરનારું

**કાળ-કરાળ** વિ. [સં. काल-कराल] કાળના જેવું ભયાનક

**કાળ-કર્મ** ન. [સં. काल-कर्म] મૃત્યુ તથા કર્મનું બંધન

**કાળકા** (કાળ્યકા) જુઓ 'કાલકા'-'કાલિકા.'

**કાળકાળું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'કાળું,' ના. ધા.] કાળું કાળું દેખાવું, કાળા ધાબા જેવું દેખાવું

**કાળ-કૂટ** જુઓ 'કાલ-કૂટ.'

**કાળ-ગળામણું** વિ. [જુઓ 'કાળ' + 'ગાળવું' + ગુ. 'આમણું' કૃ. પ્ર.] સમય પસાર કરવામાં મદદ કરે તેવું

**કાળ-ગંડી** (-ગણ્ડી) સ્ત્રી. એક જાતનો વેલો

**કાળ-ગાળિયો** પું. [જુઓ 'કાળ' + 'ગાળિયો.'] મોત આણે તેવો ગળાની આસપાસનો ફાંસો

**કાળ-ચક્ર** જુઓ 'કાલ-ચક્ર.'

**કાળ-ચિહ્‌ન** જુઓ 'કાલ-ચિહ્‌ન.'

**કાળ-ચોઘડિયું** (-ચોઘડિયું) ન. [જુઓ 'કાળ + 'ચોઘડિયું.'] દિવસ-રાતનાં ચોઘડિયાંમાંનું 'કાળ' નામનું અશુભ ચોઘડિયું. (૨) (લા.) અશુભ સમય [કાળજું. (પદ્યમાં.)

**કાળજડું** ન. [જુઓ 'કાળજું' + 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**કાળજા-તૂટ** વિ. [જુઓ 'કાળજું + 'તૂટવું.'] કાળજું તૂટી જાય તેવું સખત અને આકરું (કામ)

**કાળજા-તોડ** વિ. [જુઓ 'કાળજું' + 'તોડવું.'] કાળજું તોડી નાખે તેવું સખત, સામાનું હૃદય ભેદી નાખે તેવું (વાક્ય)

**કાળજી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળજું' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર] (લા.) ચીવટ, હોશિયારી, ખબરદારી, ચોકસાઈ. (૨) ખંત, ચાનક. (૩) જતન, સંભાળ, દરકાર. (૪) ધ્યાન, લક્ષ. [૦ **કરવી** (રૂ. પ્ર.) ફિકર કરવી. ૦ **ધરાવવી**, ૦ **રાખવી** (રૂ. પ્ર.) લક્ષ્ય રાખવું. (૨) સંભાળ રાખવી]

**કાળ-જીભું** વિ. [જુઓ 'કાળ' + 'જીભ' ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] કાળના જેવી વિઘાતક જીભવાળું, અત્યંત કડવા-બોલું. (૨) અપશુકનિયાળ

**કાળજું** ન. [સં. कालेयक- > कालिज्जअ-] પેટના જમણા પાસામાં રહેલો એક માંસલ અવયવ, કલેજું, પિત્તાશય, યકૃત. (૨) (લા.) અંદરનો જીવ, મન, અંતઃકરણ, દિલ. [-જા વિનાનું (રૂ. પ્ર.) બોથડ. (૨) અવિચારી -જાના કકડા કરવા, -જાના કકડા થવા (રૂ. પ્ર.) દુઃખિત થવું. -જાની કોર (રૂ. પ્ર.) ઘણું જ વડાલું. -જાનું આછું (રૂ. પ્ર.) કઠણ હૃદયનું. (૨) ઉદ્ધત. -જાનું કાચું (રૂ. પ્ર.) બીકણ, ભીરુ, ડરપોક. (૨) અણસમજુ. (૩) પોચું, દયાળુ. -જાનું કોરાવું (રૂ. પ્ર.) અંતરની લાગણી થવી. -જાનું ખસેલું (રૂ. પ્ર.) અસ્થિર મગજનું. વાયલ. -જાનું ચસકેલું (રૂ. પ્ર.) ગાંડું. -જાનું પાકું (રૂ. પ્ર.) છેતરાય નહિ તેવું. (૨) જેના ઉપર અસર ન થાય તેવું. (૨) સતત સાવધાન. -જાનું નરવું (રૂ. પ્ર.) હર્ષ શોકમાં સમતાવાળું, સ્થિર બુદ્ધિનું. -જાનું નર્યું (રૂ. પ્ર.) સાવધ, હોશિયાર. -જાનો ઘા (રૂ. પ્ર.) ભારે આઘાત કરે તેવાં કટુ વચન. -જાનો ડંખ (-ડંખ), -જાનો દાઘ (રૂ.પ્ર.) અંતરમાં દુઃખની થયેલી ઊંડી અસર. -જામાં કટારી (રૂ. પ્ર.) અંદરખાનેથી વેર લેવાની વૃત્તિ. -જામાં કોતરી રાખવું, -જામાં લખી રાખવું (રૂ. પ્ર.) યાદ રાખવું. -જામાં લોઢાની મેખ (રૂ. પ્ર.) અતિશય કાળજી કે દિલગીરી. (૨) હમેશાં ખૂંચ્યા કરે તેવી ગુપ્ત ચિંતા. -જાં ટાઢાં હોવાં (રૂ. પ્ર.) સંતોષ હોવો, નિરાંત હોવી. ૦કપાઈ જવું, ૦કપાવું (રૂ. પ્ર.) પ્રાણ જવા જેવું દુઃખ થવું. ૦કાચું રહેવું (-રે:વું) (રૂ. પ્ર.) ભિન્ન ભિન્ન પ્રકારની લાગણીઓની અસર થવી. ૦કાપવું (રૂ. પ્ર.) સામાને દુઃખ થાય તેવું કહેવું, કારી ઘા કરવો. ૦કૂતરાં ખાઈ ગયાં છે (રૂ. પ્ર.) અંતઃકરણની લાગણી નથી. ૦કૂતરે કરડયું (રૂ. પ્ર.) યાદશક્તિનો અભાવ. ૦ કોતરવું, ૦કોરવું, ૦કોરી ખાવું (રૂ. પ્ર.) સંતાપ આપવો, પજવવું. ૦કોરાવું (રૂ. પ્ર.) હૃદયમાં દુઃખી થઈ જવું. ૦ખવાઈ જવું (રૂ. પ્ર.) દિલમાં ભારે ચિંતા થવી. ૦ખસવું (રૂ. પ્ર.) મન ભ્રમિત થવું. (૨) દાધારંગું થવું. ૦ખસી જવું (રૂ. પ્ર.) ઘેલા થઈ જવું, ગાંડપણ આવવું (૨) ચમક થઈ જવી. ૦ખંડાઈ જવું (-ખણ્ડાઈ-) (રૂ. પ્ર.) માનસિક વેદના થવી. ૦ખાઈ જવું (રૂ. પ્ર.) કાયર કરવું, સંતાપવું. ૦ખાવું (રૂ. પ્ર.) અતિ દુઃખ દેવું. ૦છોલવું (રૂ. પ્ર.) કાયર કરવું. ૦ ઠરવું (રૂ.પ્ર.) ખૂબ સંતોષ થવો. ૦ઠારવું (રૂ.પ્ર.) સામાને સંતોષ આપવો. ૦ઠંડું થવું (-ઠણ્ડું-) (રૂ.પ્ર.) સંતોષ મળવો. (૨) ઇચ્છિત ફળવું. ૦ઠેકાણે રાખવું (રૂ. પ્ર.) ચિત્તની સ્થિરતા રાખવી. (૨) હિંમત રાખવી. ૦ઠેકાણે હોવું (રૂ. પ્ર.) ચિતની સ્થિરતા હોવી, માનસિક સ્વસ્થતા હોવી. ૦તપવું (રૂ. પ્ર.) લાગણી થવાથી ઉશ્કેરાવું. ૦તપી જવું (રૂ. પ્ર.) ખૂબ જ ગુસ્સે થવું. ૦ધડકવું (રૂ. પ્ર.) ડરવું. (૨) હિંમત હારી જવી. ૦પકડી રાખવું (રૂ. પ્ર.) હિંમત ન છોડવી ૦પાકું હોવું. (રૂ. પ્ર.) છેતરાય નહિ તેવું હોવું. ૦ફટકી જવું (રૂ. પ્ર.) ગાંડા થઈ જવું, વ્યાકુળ થઈ જવું. ૦ફાટી જવું (રૂ. પ્ર.) ભય ચિંતા વગેરેથી દુઃખી થવું. ૦ફૂટી જવું (રૂ. પ્ર.) ભાન ન રહેવું, અણસમઝ બતાવવી. ૦ફોલવું, ૦ફોલીને ખાઈ જવું (રૂ. પ્ર.) ખૂબ જ સંતાપવું, પરેશાન કરવું. ૦બળવું (રૂ. પ્ર.) લાગણી થવી. ૦બળી જવું (રૂ. પ્ર.) અદેખાઈ આવવી. ૦ભરાઈ આવવું (રૂ. પ્ર.) ન રડાય કે ન બોલાય એવી સ્થિતિ થવી, ડૂમો ભરાવો. ૦રીઢું થવું (રૂ. પ્ર.) સામાની કાંઈ જ અસર ન થવી. ૦વશ રાખવું (રૂ. પ્ર.) મનને કાબૂમાં રાખવું, ઉશ્કેરાવું નહિ. -જે કોરાઈ રહેવું (-રે:વું) (રૂ. પ્ર.) હંમેશાં યાદ રહેવું. -જે કોરી રાખવું (રૂ. પ્ર.) સતત યાદ રાખવું. -જે ટાઢક કરવી (-ટાઢકય-) (રૂ. પ્ર.) સંતોષ અનુભવવો. -જે હાથ રાખવો (રૂ. પ્ર.) નિરાંત રાખવી, ધીરજ રાખવી]

**કાળ-જવર** જુઓ 'કાલ-જ્વર.'

**કાળ-ઝાળ** સ્ત્રી. [સં. काल + ज्वाला; જુઓ 'કાળ' + 'જાળ.[૨]'] મૃત્યુરૂપી જ્વાલા. (૨) (લા.) વિ. ભયંકર

**કાળ-દુકાળ** પું. [જુઓ 'કાળ' + 'દુકાળ.'] અનાવૃષ્ટિને લીધે ચોમાસાથી લઈ પછીના વર્ષનો દુકાળ

**કાળ-દુકાળિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] દુકાળને લગતું. (૨) દુકાળમાં જ-મેલું

**કાળ-દોષ** જુઓ 'કાલ-દોષ,' 'એનેૅકોનિઝમ' (ન. લ.)

**કાળ-ધર્મ** જુઓ 'કાલ-ધર્મ.'

**કાળપ** (-પ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'પ' ત. પ્ર.] કાળાશ. (૨) (લા.) અપકીર્તિ, કલંક

**કાળ-પગું** વિ. [જુઓ 'કાલ' + 'પગ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.) અપશુકનિયું, અપશુકનિયાળ

**કાળ-પલટો** પું. [જુઓ 'કાળ' + 'પલટો'] કાલ-પરિવર્તન.

**કાળ-પૂ(-પૂં)છું** વિ. [જુઓ 'કાળું' + 'પૂ(-પૂં)છ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] કાળા પૂંછડાવાળું

**કાળ-બલ(-ળ)** જુઓ 'કાલ-બલ.'

**કાળ-ભૈરવ** જુઓ 'કાલ-ભૈરવ.'

**કાળ-મર્યાદા** જુઓ 'કાલ-મર્યાદા.'

**કાળ-મીંઢ** વિ. [જુઓ 'કાળું' દ્વારા.] અત્યંત કાળું. (૨) એક જાતનો ખૂબ કઠણ અને કાળો (પથ્થર)

**કાળ-મુખું** જુઓ 'કાલ-મુખું.'

**કાળ-યવન** જુઓ 'કાલ-યવન.'

**કાળ રાત્રિ(-ત્રી)** જુઓ 'કાલ-રાત્રિ.'

**કાળ-રુદ્ર** જુઓ 'કાલ-રુદ્ર.'

**કાળ-રૂપ** જુઓ 'કાલ-રૂપ.'

**કાળ-વાચક** જુઓ 'કાલ-વાચક.'

**કાળ-વાચી** જુઓ 'કાલ-વાચી.'

**કાળ-વિપર્યાસ** જુઓ 'કાલ-વિપર્યાસ.'

**કાળ-વિરોધ** જુઓ 'કાલ-વિરોધ,' એનેૅકોનિઝમ' (ન. ભો.)

**કાળ-વેલા(-ળા)** જુઓ 'કાલ-વેલા.' [ઉ. જો.)

**કાળ-વ્યુત્ક્રમ** જુઓ 'કાલ-વ્યુત્ક્રમ,' 'એનેૅકોનિઝમ' (ન. લ.,

**કાળસર[1]** ન. વહાણના મસ્તુલનું મથાળું. (વહાણ.)

**કાળસર²** વિ. [જુઓ 'કાળું' દ્વારા.] રાતું ભૂરું, બદામી
**કાળસરું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કાળાશ પડતું
**કાળ-સર્પ** જુઓ 'કાલ-સર્પ.'
**કાળ-સ્વરૂપ** જુઓ 'કાલ-સ્વરૂપ.' [કાલિંગડી
**કાળાંગડી** સ્ત્રી. એક જાતની વનસ્પતિ. (૨) તરબૂચનો વેલો,
**કાળંગડું** જુઓ 'કાલિંગડું.'
**કાળંભડું** (કાળમ્ભડું) ન. [જુઓ 'કાળું' દ્વારા.] ગાય બળદને થતો એક રોગ
**કાળાખરી** સ્ત્રી. [સં. काल-अक्षरिका > પ્રા. काल-अक्खरिआ] (લા.) મરણના સમાચારનો પત્ર, કારાખડી [કાળાશ
**કાળાટ¹** પું. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'આટ' ત.પ્ર.] કાળાપણું,
**કાળાટ²** (-ટચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'આટ' ત.પ્ર.] કાળી ઝાંય મારતી જમીન [કૂંપો–એક વનસ્પતિ
**કાળા દાણા** પું. બ. વ. [જુઓ 'કાળું' + દાણો.'] કાળો-
**કાળા-ટીલી** જુઓ 'કાળી-ટીલી.'
**કાળા-પડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + 'પડી.'] જુઓ 'કાળાખરી.'
**કાળાબ** (-બ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' દ્વારા.] કાળા રંગનો અંશ, થોડું કાળાપણું
**કાળાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'આશ' ત. પ્ર.] કાળો રંગ હોવાપણું, કાલિમા
**કાળાંતર** (કાળાન્તર) જુઓ 'કાલાંતર.'
**કાળાંતરે** (કાળાન્તરે) જુઓ 'કાલાંતરે.'
**કાળિદાસ** જુઓ 'કાલિદાસ.' [લાયક (જમીન)
**કાળિયા** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળિયું.'] કાળી કપાસને
**કાળિયાર** પું. [જુઓ 'કાળું' દ્વારા.] કાળી ચામડી ઉપર ધોળાં ટપકાં કે ધાબાંવાળો મૃગ, કૃષ્ણસાર
**કાળિયું** વિ. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] કાળા રંગનું. (૨) ન. એક જાતનું કાળું ઘાસ. (૩) સ્ત્રીનું ગળાનું એક કાળા પારાનું ઘરેણું, કાળી કંઠી. (૪) તમાકુની એક જાત
**કાળિયો** વિ., પું. [જુઓ 'કાળિયું.'] આફ્રિકાનો હબસી, સીદી. (૨) કાળી તમાકુ. (૩) કાળો તાવ, 'બ્લૅક ફીવર'
**કાળિયો કંદ** (-કન્દ) પું. [જુઓ 'કાળિયો' + સં.] ડાંગનાં જંગલોમાં થતો કાળ-દુકાળે ખાવામાં કામ લાગે તેવો એક કંદ [કાળું ઝીણું લાંબી પૂંછડીવાળું પક્ષી
**કાળિયો કોશી** પું. [જુઓ 'કાળિયો દ્વારા.] એ નામનું એક
**કાળિયો ઠાકર** પું. [જુઓ 'કાળિયો' + 'ઠાકર.'] શ્રીકૃષ્ણ
**કાળિયો રોગ** પું. [જુઓ 'કાળિયો' + સં.] ઢોરને થતો એક રોગ
**કાળિયો વછનાગ** પું. [જુઓ 'કાળિયો' + 'વછનાગ.'] એક જાતની ઔષધોપયોગી વનસ્પતિ. (૨) (લા.) દંશીલો માણસ
**કાળિયો સરસ** પું. [જુઓ 'કાળિયો' + 'સરસ.'] એક ઔષધોપયોગી ઝાડ, કાળો કાંસકિયો
**કાળિયો સીરમ** ન. [જુઓ 'કાળિયો' + અસ્પષ્ટ.] એક જાતનું જંગલી ઝાડ
**કાળિં(-ળીં)ગડું** જુઓ 'કાલિંગડું.'
**કાળિં(-ળીં)ગડો** જુઓ 'કાલિંગડો.'
**કાળિં(-ળીં)ગું** જુઓ 'કાલિંગડું.'
**કાળી¹** જુઓ 'કાલી' (માતા).
**કાળી²** પું [સં. कालिय- > પ્રા. कालिअ-] જુઓ 'કાલિય.'
**કાળી કરલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + અસ્પષ્ટ.] એક જાતની કાળા કાંપવાળી જમીન
**કાળી કસ્તૂરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'કસ્તૂરી.'] વાસમાં અને સ્વાદમાં કસ્તૂરીનો સુગંધ આપતો એક રોપો
**કાળી કંઠી** (-કણ્ઠી) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'કંઠી.'] ડોકનું એક જાતનું કાળા પારાવાળું ઘરેણું, કાળિયું, કીડિયા-સેર
**કાળી કાઠિયાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'કાઠિયાણી.'] (લા.) ચોપાટની એક રમત
**કાળી કુટકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + અસ્પષ્ટ.] એક જાતની વનસ્પતિનું મૂળિયું
**કાળી-કોશ** ન. [સં. कालीय > પ્રા. कालिअ દ્વારા] એક પક્ષી, કાળિયો કોશી
**કાળી કોશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'કોશી.'] (લા.) બહુ કાળી સ્ત્રી
**કાળી ખજૂરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'ખજૂરી.'] (લા.) લીંબડાના જેવું એક ઝાડ
**કાળી-ખાર** પું. [સં. कालीय > પ્રા. कालिअ + જુઓ 'ખાર.'] એક જાતનો કાળા રંગનો સળી જેવો ઝેરી ક્ષાર
**કાળી-ખોબર** (-રચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + અસ્પષ્ટ.] રાખોડી રંગની કાંકરાવાળી અને સુકાયેલ ભખોરાં પડે તેવી ચીકણી જમીન
**કાળી ગગદીન** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + અસ્પષ્ટ.] હિમાલય ઉપર વસતી એક ખિસકોલીની જાત
**કાળી ગરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'ગરણી.'] એક જાતની વનસ્પતિ, કાળો કૂંપો
**કાળી ગાંઠી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + ग्रन्थिका > પ્રા. गंठिआ] (લા.) કપાળ ઉપર પહેરવાનું સ્ત્રીઓનું એક ઘરેણું. (૨) સ્ત્રીઓનું ગળામાં પહેરવાનું સોનાના ગંઠા અને સેરવાળું ઘરેણું
**કાળી ચકલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'ચકલી.'] ચકલીની કાળા રંગની એક જાત
**કાળી ચાસ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'ચાસ.'] (લા.) ભયંકર ચિચિયારી
**કાળી ચૌદસ(-શ)**(-સ્ય,-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ઈ' પ્ર. + ચૌદસ.'] હિંદુ આશ્વિન માસની અંધારિયાની ચૌદસ, રૂપ-ચૌદસ. (સંજ્ઞા.) [**૦નો કકળાટ કાઢવો** (રૂ.પ્ર.) ગંદવાડ દૂર કરવો]
**કાળી છડ** (-ડચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'છડ.'] એક જાતની વનસ્પતિ, જટામાંસી
**કાળી જમા** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'જમા.'] જમીન-મહેસૂલ
**કાળી-જીરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'જીરું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] એક જાતની ઔષધોપયોગી વનસ્પતિ અને એના કાળા રંગનાં બી
**કાળી દેવ** (-વ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય

+સં. દેવી] (લા.) કાળા રંગની શુભ શુકનમાં ગણાતી એક ચકલીની જાત

**કાળી ધામણ-ઢોકળી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ધામણ' + ઢોકળી.'], **કાળી ધામ(-વ)ણી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ધામ(-વ)ણી.'] એક જાતનો છોડ

**કાળી નગદી** જુઓ 'કાળી નગોડ.'

**કાળી નગર** (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય + અસ્પષ્ટ.], **કાળી નગોડ** (-ડય) સ્ત્રી. [જુઓ કાળું' ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'નગોડ.'] એ નામની વનસ્પતિ, નગોડની એક જાત

**કાળી નસોતર** (-રય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'નસોતર.'] એક પ્રકારની વનસ્પતિ—નસોતરનો પ્રકાર　　　['કાલિય.'

**કાળી-નાગ** પું. [સં. कालिय- > પ્રા. कालिअ + સં.] જુઓ

**કાળી-પરજ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + સં. प्रजा > 'પરજ' અર્વા. તદ્ભવ-] દક્ષિણ ગુજરાતની દૂબળા વગેરે કાળા રંગની ભીલ પ્રજા, રાની પરજ

**કાળી પહાડ** (-પાઃડય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પહાડ,' એક વનસ્પતિ.] જુઓ 'કાળી-પાટ'

**કાળી-પા** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પા,' એક વનસ્પતિ.] એ નામની એક ઔષધોપયોગી વનસ્પતિ

**કાળી-પાટ** (-ટય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પાટ,' એક વનસ્પતિ,] એક જાતની વનસ્પતિ. (૨) એક જાતનો બીજો વેલો

**કાળી-પાઠ** (-ઠય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પાઠ.' એક વનસ્પતિ.] એક પ્રકારની ઔષધોપયોગી વનસ્પતિ, પાઠાનો પ્રકાર

**કાળી-પાડ** (-પાઃડય) જુઓ 'કાળી-પાટ.'

**કાળી ફૂલડી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ફૂલડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] એક જાતની વનસ્પતિ. (૨) એ નામની એક બીજી ઔષધોપયોગી વનસ્પતિ

**કાળી બદામ** સ્ત્રી [+ જુઓ 'બદામ.'] (લા.) ગંજીફાનાં પત્તાંમાંનું કાળીનું તે તે પત્તું

**કાળી બારો** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'બારું.'] તપખીરિયા રંગની અને જરા ખારાશવાળી ભગરી જમીન (ઘઉં માટેની)

**કાળી બેસર** (-રય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'બેસર.'] ઘેરા ભૂરા-રંગની અને વિશેષ કાંકરીવાળી ભગરી જમીન (ઝીણી ડાંગર વગેરે માટેની)

**કાળીભાર** (-રય) સ્ત્રી. સૌરાષ્ટ્રની ઘોડીની એક જાત

**કાળી મચ્છી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'મચ્છી.'] ખોરાકમાં વપરાતી પૂંછડી વિનાની એક કાળા રંગની માછલી　　　[મૂસળીની જાત

**કાળી-મૂસળી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'મૂસળી.'] કાળા રંગની

**કાળી યાદી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'યાદી.'] આંખે ચડેલા માણસોની યાદી, 'બ્લૅક લિસ્ટ'　　　[ધિપયોગી વેલ

**કાળી વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'વેલ.'] એક જાતની ઔષ-

**કાળી શ(-સ)ર** (-રય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'સેર.'] ગળામાં પહેરવાનો એક સૌભાગ્ય-દાગીનો, કાળી કંઠી, કીડિયા કંઠી

**કાળી સદેડી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'સદેડી.'] એક ઔષધોપયોગી વનસ્પતિ　　　[(લા.) એક જાતનો સુંદર છોડ

**કાળી હળદ** (-દ્ય) સ્ત્રી. [+ સં. हरिद्रा > પ્રા. हलिद्द, હિં.]

**કાળીંગડું** જુઓ 'કાલિંગડું.'

**કાળીંગડો** જુઓ 'કાલિંગડો.'

**કાળીંગું** જુઓ 'કાલિંગું.'

**કાળીંગો** પું. એ નામે એક દૈત્ય. (સંજ્ઞા.) (૨) કળિયુગ. (સંજ્ઞા.)

**કાળુ**[1] સ્ત્રી. એક જાતની તદ્દન કાળા રંગની ભેંસ

**કાળુ**[2] જુઓ 'કાલુ' (માછલી).

**કાળુડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] (લા.) ઘોડી. (૨) કાળી ભેંસ

**કાળુડું** વિ. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે-પ્ર.] કાળું. (પદ્યમાં.) (૨) (લા.) ઘણું જ ભયંકર

**કાળું** વિ. [દે. પ્રા. काल ન. અંધકાર દ્વારા] શ્યામ રંગનું. [-ળા મોંવાળું (-મોંઃ) (રૂ. પ્ર.) દુષ્ટ, ખરાબ. -ળી ગાંઠનું (-ગાંઠ્યનું) (રૂ.પ્ર.) કિન્નાખોર. -ળી ઘોડી (રૂ.પ્ર.) અફીણ. -ળી ઘોડીએ (-ઉપર) ચઢ(-ઢ)વું (રૂ.પ્ર.) અફીણનો કસુંબો પીવો. -ળી ટીલી (રૂ.પ્ર.) બદનામી, કલંક, બટ્ટો. -ળી ટોપી (રૂ.પ્ર.) વારંવાર ગુનો કરનાર કેદી. -ળી બજાર (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'કાળું બજાર.' -ળી બળતરા (રૂ. પ્ર.) અસહ્ય વેદના. -ળી રાક્ષસી (રૂ. પ્ર.) ખૂબ અંધારી રાત, મેઘલી રાત. -ળી રોટી (રૂ.પ્ર.) માલપૂઆ. -ળી રોળી (-રોળી) (રૂ.પ્ર.) સૂર્યાસ્તનો સમય -ળી લાય (રૂ.પ્ર.) પેટમાં થતી અનહદ બળતરા. ૦ કરવું (રૂ.પ્ર.) મોં ન દેખાડાય એમ કરવું. ૦ કટ (રૂ. પ્ર.) તદ્દન કાળું. ૦ ગોરું (રૂ. પ્ર.) કચકચ, કચકચાટ, નિંદાવચન. ૦ ડિબાંગ (રૂ. પ્ર.) અત્યંત કાળું. ૦ ધોળું (-ધોળું) (રૂ. પ્ર.) ખરાબ કામ ('કાળાંધોળાં' મોટે ભાગે બ. વ. માં). ૦ પાણી (રૂ. પ્ર.) દેશનિકાલ, દેશવટો. ૦ પાણી ઓળંગવું (રૂ.પ્ર.) દરિયાપાર મુસાફરીએ જવું. ૦ બજાર (રૂ. પ્ર.) ચાલુ બજારભાવ કરતાં વધુ ભાવથી માલ વેચનારું બજાર. ૦ બલ્લક, ૦ ભૂંછ, ૦ મેશ(-શ્ય) (રૂ. પ્ર.) તદ્દન કાળું. ૦ મોઢું (રૂ. પ્ર.) ખોટું કામ કરવાથી શરમ આવતાં ઊતરી ગયેલો ચહેરો. ૦ રોળું (-રોળું) (રૂ. પ્ર.) સંધ્યાકાળ પછીનો સમય. -ળો કળેળાટ (રૂ.પ્ર.) ભારે ભયાનક રોકકળ, દુઃખદર્શક રોકકળાણ. -ળો કેર (-કેઃર).(રૂ.પ્ર.) અતિ ક્રૂર પ્રકારનો જુલમ. -ળો કામો (રૂ.પ્ર.) અપકૃત્ય, ભૂંડું કામ, ખરાબ કામ. (૨) વ્યભિચાર-ચોરી-લૂંટફાટ. -ળો કાયદો (રૂ. પ્ર.) અન્યાય કરનારો કાયદો. -ળો કોપ (રૂ. પ્ર.) કાળો કેર. -ળો ચાંલ્લો (રૂ. પ્ર.) કલંક, બટ્ટો, બદનામી, કાળી ટીલી. -ળો ચોર (રૂ. પ્ર.) પાકો તસ્કર. (૨) દુષ્કર્મ કરનાર. -ળો ડાઘ (રૂ. પ્ર.) કલંક, બટ્ટો, બદનામી. -ળો દુકાળ (રૂ. પ્ર.) માણસ અને ઢોરને જીવવું પણ મુશ્કેલ થઈ પડે તેવો ભારે પ્રબળ દુષ્કાળ. -ળો નાગ (રૂ.પ્ર.) કાતિલ નાગ, ઝેરી સર્પ (કાળા રંગનો). -ળો બોકાસો (રૂ. પ્ર.) ભારે આકરા બૂમ-બરાડા, ભય અને દુઃખનો રો-કકળાટ દાળમાં કાળું (રૂ. પ્ર.) અનિષ્ટ કામ.]

**કાળું ગાંઠિયું** ન. [જુઓ 'કાળું' + 'ગાંઠિયો.'] એક [વનસ્પતિ

**કાળું-પાકા** ન. વરુ તથા શિયાળને મળતું એક પ્રાણી

**કાળું ફૂલડું** ન. [જુઓ 'કાળું' + 'ફૂલડું.'] (લા.) એક પ્રકારનો છોડ　　　[વનસ્પતિ

**કાળું બાબરું** ન. [જુઓ 'કાળું' + અસ્પષ્ટ.] એક જાતની

**કાળૂખડો** પું એક જાતની વનસ્પતિ

**કાળૂડી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'કાળું' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય] કાળા રંગની. (પદ્યમાં.) [યા પતરાનું સાધનનું

**કાળૂલું** ન. બીડી અને બજરના બંધાણીને એ રાખવાનું લાકડા

**કાળેતરો** જુઓ 'કાળોતરો.'

**કાળો અરડૂસો** પું. [જુઓ 'કાળું'+'અરડૂસો.'] અરડૂસીની જાતનો કાળાં પાંદડાંનો એક છોડ

**કાળો આ(-હા)ફૂસ** પું. [જુઓ 'કાળું' ગુ. + 'આફૂસ.'] આંબાની એક ખાસ જાત [વનસ્પતિ

**કાળો કટકિયો** પું. [+જુઓ 'કટકિયો.'] એ નામની એક

**કાળો કડુ** પું. [ + જુઓ 'કડુ.'] કડુની એક જાત, ઔષધોપયોગી એક વનસ્પતિ

**કાળો કડો** પું. [ + જુઓ 'કડો.'] ઇંદ્રજવની એક જાત

**કાળો કાંસકિયો** પું. [ + જુઓ 'કાંસકિયો.'] એક વનસ્પતિ

**કાળો કૂડો** પું. [ + જુઓ 'કૂડો.'] એક જાતનું ઝાડ

**કાળો કૂંપો** પું. [ + જુઓ 'કૂંપો.'] જુઓ 'કાળા દાણા.'

**કાળો કોશી** પું. [ + જુઓ 'કોશી.'] કાળિયો કોશી નામનું પક્ષી

**કાળો ચિત્રક** પું. [ + સં.], **કાળો ચિત્રો** પું. [ + જુઓ 'ચિત્રો.' ] એક પ્રકારની વનસ્પતિ

**કાળોટ(-ઠ)વું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'કાળું,' -ના. ધા.] કાળા પડી જવું, કાળા થઈ જવું. **કાળોટા(-ઠા)વું** ભાવે., ક્રિ. **કાળોટા-(-ઠા)વવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કાળોટા(-ઠા)વવું, કાંળોટા(-ઠા)વવું** જુઓ 'કાળોટ(-ઠ)વું.'

**કાળોતર** પું. [સં. काल + उत्तर-] ઘણો જૂનો સમય

**કાળોતરિયો** વિ., પું. [જુઓ 'કાળોતરી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર. મરણના સમાચાર લઈ આવનારો ખેપિયો

**કાળોતરી** સ્ત્રી. [સં. काल-पत्रिका > પ્રા. काल-उत्तरिआ] મરણના સમાચારનો પત્ર, કારાખડી

**કાળોતરું**[1] વિ. [જુઓ 'કાળોતર' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] જૂના સમયનું [ભયાનક

**કાળોતરું**[2] વિ. [જુઓ 'કાળું' દ્વારા.] ખૂબ કાળું. (૨) (લા.)

**કાળોતરો** પું. [જુઓ 'કાળોતરું.[2]'] કાળોતરો નાગ, અતિ ભયાનક કાળો સર્પ [જાતનો છોડ

**કાળો પીંજારો** પું. [જુઓ 'કાળું' 'પીંજારો.'] (લા.) એક

**કાળો પ્રમેહ** પું. [જુઓ 'કાળું'+સં.] પ્રમેહનો એક ખરાબ પ્રકાર

**કાળો ફૂલવો** પું. [જુઓ 'કાળું' + ફૂલવો.'] એક જાતનો છોડ

**કાળો મૃગ** પું. [જુઓ 'કાળું' + સં.] કાળિયર મૃગ, કૃષ્ણસાર

**કાળો રોગ** પું. [જુઓ 'કાળું' + સં.] શરીર ઉપર કાળાં ધાબાં ઊપડી આવવાં. એવો એક ભયાનક રોગ [પ્રકાર

**કાળો શિરીષ** પું. [જુઓ 'કાળું' + સં.] શિરીષના ઝાડનો

**કાળો સરસ** પું. [જુઓ 'કાળુ' + 'સરસ.'] એક જાતનું ઝાડ

**કાળો સાલેમ** પું. [જુઓ 'કાળું' + 'સાલેમ.'] એક જાતનો પૌષ્ટિક ઔષધોપયોગી પદાર્થ

**કાળોંઠ(-ઢ)વું** (કાળોં-) અ. ક્રિ. [જુઓ 'કાળું,' ના. ધા.] કાળું પડી જવું. (૨) (લા.) નબળું પડી જવું. **કાળોંઠા(-ઢા)વું** (કાળોં-) ભાવે., ક્રિ. **કાળોંઠા(-ઢા)વવું** (કાળોં-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**કાળોંઠા(-ઢા)વવું, કાળોંઠા(ઢા)વું** (કાળોં-) જુઓ 'કાળોંઠ-(ઢ)વું'માં.

**કાં** ક્રિ.વિ. [સં. तावत् > અપ. तावँ > ताम > ગુ. 'તાં'-ના સાદૃશ્યે સં. किम् નો વિકાસ. હેમચંદ્રે काइं પ્રયોજ્યું પણ છે.] કેમ, કેવી રીતે!

**કાંઈ** સર્વ., ક્રિ. [જુઓ 'કંઈ.[1]'] અનિશ્ચિત અથવા ન સમઝાય તેવું અમુક (ચેતન પદાર્થો સિવાયના માટે વપરાતું સર્વનામ). [**૦ કાંઈ થઈ જવું** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ જ લાગણી કે દુઃખ થવું. **૦ નું કાંઈ થઈ જવું** (રૂ. પ્ર.) ધારવા કરતા ઊલટું થઈ પડવું]

**કાંઈ એક, કાંઈક** સર્વ., વિ. [ + ગુ. 'એક,' 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] થોડુંક માત્ર, લગારેક, જરાક

**કાંઉ** ક્રિ.વિ. [પ્રશ્નાર્થે પ્રા., ખાસ કરી પશ્ચિમ સૌરાષ્ટ્રમાં] શું !

**કાંક**[1] ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કાંઈક'] જુઓ 'કાંઈક.'

**કાંક**[2] (-કચ) સ્ત્રી. અગલાના ઊડવાને મળતી ઘોડાની એક દોડ

**કાંકચ** (-ચ્ય) જુઓ 'કાકચ.'

**કાંકચિયું** જુઓ 'કાકચિયું.'

**કાંકચિયો** જુઓ 'કાકચિયો.'

**કાંકચી** જુઓ 'કાકચી.[1-2]'

**કાંકચો** જુઓ 'કાકચો.' [એક પંખી

**કાંકડું** ન. [સં. कङ्क + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઘણું ભુખાળવું

**કાંકણ** ન. [સં. कङ्कण] કંકણ, સ્ત્રીના કાંડાનું ભૂષણ, બંગડી. (૨) (લા.) કાંડા પર બંધાતો માંગલિક દોરો

**કાંકણ-દાર** વિ. [ + ફા. પ્રત્યય] (લા.) લાંબી ચાંચ અને લાલ મોવાળાના ચાંદલાવાળું કાળા રંગનું એક મોટું પક્ષી

**કાંકણ-દોરો** પું. [ + જુઓ 'દોરો.'] લગ્નવિધિ સમયે વર-કન્યાના જમણા કાંડા ઉપર હિંદુઓમાં બાંધવામાં આવતો મીંઢળવાળો દોરો. [**-રા છૂટવા** (રૂ. પ્ર.) વૈવાહિક સમારંભ પૂર્ણ થવો]

**કાંકણ(-ણા)સાર** ન. ચોમાસામાં સ્થળાંતર કરતું એક પક્ષી

**કાંકણ-હાર** ન. કદી ન સૂતું મનાતું એક પક્ષી (લોકસાહિત્યમાં)

**કાંકણાસાર** જુઓ 'કાંકણસાર.'

**કાંકણિયો** પું. એક જાતનું અમદાવાદી મશરૂનું કાપડ

**કાંકણી**[1] સ્ત્રી. [સં. कङ्कणिका > પ્રા. कंकणिआ-] દાંતની ચૂડીની પાછળ પહેરવામાં આવતી એક પ્રકારની ચૂડી. (૨) સ્ત્રી-ઓને હાથે પહેરવાનું કાંગરાવાળું વલય. (૩) દીવીના મથાળાનો એક ભાગ. (૪) થાંભલાની વચમાં અગર મકરબા તથા મિનારાની અંદર કરવામાં આવતો આંટવાળો પથ્થર

**કાંકણી**[2] સ્ત્રી. એક જાતની વનસ્પતિ. (૨) એક જાતનું સ્ત્રીઓનું લૂગડું

**કાંકણું**[1] ન. એક જાતનું ઝાડ, ખાટી આંબલી

**કાંકણું**[2] ન. કરડુ દાણો. (૨) વિ. કાંકરાવાળું

**કાંકણું**[3] વિ. કાંગલું, કંગાલ, દૂબળું

**કાંકણેજ** સ્ત્રી. એક જાતનું કરિયાણું

**કાંકણેરું** ન. બગલાની જાતનું એક પક્ષી

**કાંકર**[1] (-રચ) સ્ત્રી. કાંટાવાળું એક ઝાડ. (૨) રંગ આપતી એક બીજી વનસ્પતિ

**કાંકર**[2] (-રચ) સ્ત્રી. પીંજણનો એક ભાગ [કાકર

**કાંકર**[3] (-રચ) સ્ત્રી. [રવા.] દાતરડાં કરવત વગેરેના આંકા,

**કાંકરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાંકરી' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કાંકરી

**કાંકરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાંકર,[3]' દ્વારા.] દાતરડામાંના કાંકર પાડવાનું સાધન

**કાંકર-ભોં** સ્ત્રી. [જુઓ કાંકરી' + 'ભોં.'] કાંકરાવાળી જમીન

**કાંકરવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'કાંકર,[3]' ના. ધા.] કાનસથી દાંતા તીક્ષ્ણ બનાવવા. **કાંકરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કાંકરાળું** વિ. [જુઓ 'કાંકરો + ગુ, 'આળું' ત. પ્ર.] **કાંકરિયાળ, -ળું** વિ. [જુઓ 'કાંકરો' + ગુ. 'ઇયું' + 'આળ', 'આળું' ત. પ્ર.] કાંકરીવાળું

**કાંકરિયું** વિ. [જુઓ 'કાંકરો' + ગુ. 'ઇયું' પ્ર.] કાંકરીવાળું. (૨) (ન.) એ નામનું અમદાવાદનું એક ઐતિહાસિક તળાવ. (સંજ્ઞા.) (૩) (લા.) દેવું, કરજ. (૪) (સુ) હૌળી-ટાણામાં ધાણી-ગોળ-ધીની ખાતાં 'કર કર' થાય તેવી વાની

**કાંકરી** સ્ત્રી. [જુઓ કાંકરો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કાંકરાઓની નાની નાની ટુકડી, 'રબલ.' (૨) કોઈ પણ નાનો ટુકડો. (૩) હૌકાની ચલમમાં રાખવામાં આવતી ઠીકરાની ચપટી ગોળ કટકી, ઠીકરી. [ **૦કાઢી ના(-નાં)ખવી** (રૂ. પ્ર.) કિંમત કાઢી નાખવી. (૨) સમૂળગું દૂર કરવું. **૦ઘડો ફોડે** (રૂ. પ્ર.) કાળનું માહાત્મ્ય. (૨) જેનું કામ જે કરે. **૦નીકળી જવી** (રૂ. પ્ર.) નમાલા થઈ રહેવું. (૨) દૂર થઈ જવું. **૦મારવી** (રૂ. પ્ર.) લાગ જોઇને ફટકે મારવો. **૦ મારી જવી** (રૂ. પ્ર.) આબરૂ જવી]

**કાંકરી-કસ્તર** ન. [જુઓ 'કાંકરી' + 'કસ્તર.'] ઝીણી ઝીણી કાંકરી અને પથ્થરનો પરચૂરણ કચરો

**કાંકરી-કામ** ન. [જુઓ 'કાંકરી' + 'કામ.'] રસ્તા ઉપર કાંકરી બેસાડવાનું કામ

**કાંકરી-કુચામણી** સ્ત્રી, [જુઓ 'કાંકરી દ્વારા.] એ નામની એક દેશી રમત, ખોળા-કાંકરી, ચણક-ચીભડી, બેઠી કૂકરી

**કાંકરી-ચાળો** પું. [જુઓ 'કાંકરી' + 'ચાળો.'] કાંકરી ફેંકી કરવામાં આવતું તોફાન. (૨) (લા.) અડપલું, અટકચાળું (૩) ઉશ્કેરણી

**કાંકરી-દાવ** પું. [જુઓ 'કાંકરી' + 'દાવ.'] સોગઠાંને બદલે કાંકરીઓ મૂકીને રમાતી એક રમત

**કાંકરી-ન(-નં)ખામણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાંકરી' + 'ના(-નાં)ખવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ. પ્ર.] એ નામની એક રમત. ગણગણ-મોચલો

**કાંકરેજ** પું. [સં. कङ्करेय > પ્રા. कंकरेज्ज] ઉત્તર ગુજરાતમાં વઢિયારનો કાંકરિયાળો એક ભાગ. (સંજ્ઞા.)

**કાંકરેજી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] કાંકરેજને લગતું, કાંકરેજનું (ખાસ કરીને 'કાંકરેજી ગાય' જાણીતી છે.)

**કાંકરેટ** પું. [અં. કોન્ક્રીટ] ચૂનો કાંકરા યા સિમેન્ટ કાંકરા-કપચીનું મિશ્રણ કરી જમાવવાની ક્રિયા

**કાંકરો** પું. [સં. कङ्करक > પ્રા. कंकरअ-] પથ્થરનો અણઘડ નાનો નાનો ટુકડો. (૨) ખીલ, લોહીનો નાનો ગઠ્ઠો. [**-રા પડવા** (રૂ.પ્ર.] આંખોમાં ખીલ થવા. (૨) લોકોથી તિરસ્કાર થવો. **-રે કાંકરે પાળ બંધાય** (-પાળ્ય-) (રૂ પ્ર.) થોડું થોડું કરતાં મોટું કામ સધાય. **૦ કાઢવો** (રૂ.પ્ર.) નડતર દૂર કરવું. **૦કાઢી ના(-નાં)ખવો** (રૂ. પ્ર.) કિંમત ઉતારી નાખવી–નિર્માલ્ય ગણી હાંકી કાઢવું. **૦ખૂંચવો** (રૂ. પ્ર.) મનમાં ને મનમાં દુઃખી થવું. **૦ના(-નાં)ખવો** (રૂ. પ્ર.) રંગમાં ભંગ કરવો, વિઘ્ન કરવું. **આબરૂના કાંકરા** (રૂ. પ્ર.) માનભંગ સ્થિતિ. **આંખમાં કાંકરો** (રૂ. પ્ર.) આંખનો દુખાવો. **કાનમાં કાંકરા ઘાલવા** (રૂ. પ્ર.) સાંભળ્યું ન સાંભળ્યું કરવું, ઉપેક્ષા કરવી. (૨) અણજાણ હોવાનો દંભ કરવો]

**કાંકરોલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એક જાતની વનસ્પતિ

**કાંકરોળી** સ્ત્રી., ન. એક જાતનું પક્ષી, કાંકણ-સાર

**કાંકલ, -ળ** (-લ્ય, -ળ્ય) સ્ત્રી. કાંટાવાળી એક વનસ્પતિ

**કાંકસિયો** પું. ઔષધોપયોગી એક વનસ્પતિ અને એનું એક ફળ

**કાંકસી** જુઓ 'કાંકસી.'

**કાંકસી-કસ** ન. પૂંઠના હાડકાની ટોચ સાથે વળગેલું હાડકું

**કાંકસું** વિ. [સં. कर्कशक- > પ્રા. कक्कसअ-] કર્કશ, કઠોર, તીવ્ર છે

**કાંકળ** (-ળ્ય) જુઓ 'કાંકલ.'

**કાંકિણી** સ્ત્રી. [સં. काकणिका] પૈસાનો ચોથો ભાગ, દમડી, કાકણી (જૂના સમયનું એક નાણું)

**કાં કે[1]** ઉભ. [જુઓ 'કાં' + 'કે.[3]'] કારણ કે, કેમકે. [**૦ ચઢ(-ઢ)વું** (રૂ. પ્ર.) કમકમી આવે ને રૂવાં ઊભાં થાય એવો ક્રોધ કરવો.]

**કાંકે[2]** સર્વ. [જુઓ 'કાંક' + 'એ' (પણ)] કાંઈક, કાંઈક [પણ

**કાંકોડિયું** ન. ખભા ઉપર ગરદન નાખી બેસવાની ક્રિયા

**કાંકોર** પું. કરચલો [થોરની એક જાત

**કાંકોલ(-ળ)** (-લ્ય, -ળ્ય) સ્ત્રી. [સં. कङ्कोली] કાંટાવાળી

**કાંકોલી** સ્ત્રી. [સં. कङ्कोलिका > પ્રા. कंकोलिआ] કંકોલ નામની વનસ્પતિ, કકોલી, ક્ષીરવિદારી [ઇચ્છવા જેવું

**કાંક્ષણીય** (કાઙ્ક્ષણીય) વિ. [સં.] આકાંક્ષા કરવા જેવું,

**કાંક્ષવું** (કાઙ્ક્ષ-) સ. ક્રિ. [સં. काङ्क्ष्- તત્સમ] આકાંક્ષા રાખવી, ઇચ્છા રાખવી

**કાંક્ષા** (કાઙ્ક્ષા) સ્ત્રી. [સં.] ઇચ્છા, કામના, ઝંખના

**કાંક્ષિત** (કાઙ્ક્ષિત) વિ. [સં.] જેની આકાંક્ષા–ઇચ્છા કરવામાં આવી હોય તેવું, ઝંખેલું, ઇચ્છેલું

**કાંખવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'કાંક્ષવું.' સં. काङ्क्ष्- > પ્રા. कंख-] (લા.) વિલાપ કરવો, શોક કરવો. (૨) કરાંઝવું

**કાંખી** સ્ત્રી. જુઓ 'કાંસકી.' (૨) બૂંગણ

**કાંખોલી** સ્ત્રી. અજમોદ

**કાંગ[1]** (-ગ્ય) સ્ત્રી. [સં. कङ्गु] એ નામનું એક ધાન્ય (ગરીબો મોટે ભાગે એના રોટલા કરી ખાય છે.)

**કાંગ[2]** (-ગ્ય) સ્ત્રી. કાંસકી

**કાંગચ** (-ચ્ય) સ્ત્રી. એક જાતની વેલ, કાકચ

**કાગચિયું** ન., **-યો** પું. કાકચિયો

**કાંગઠ** ન તાણા ઉપર ફેરવવાના કામનું વણકરનું એક ઓજાર, કાંઠલો, કૂસડું ['કરડું' (દાણો).

**કાંગડું** પું., **-ડું (-ડું)** ન. [દે. પ્રા. कक्कडुअ-] જુઓ

**કાંગડો** પું. ગંજી

**કાંગડોળ** ન. એક જાતનું ઇમારતી લાકડું

**કાંગડોળું** ન. કઢાયાના ઝાડનું બી (શેકીને ખવાય)

**કાંગણિયું** ન. કાળું સુતરાઉ કપડું
**કાંગણું** જુઓ 'કાંગડું.'
**કાંગરવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ગુસ્સે થવું, રીસે ભરાવું
**કાંગરા-દાર** વિ. [જુઓ 'કાંગરું' + ફા. પ્રત્યય], **કાંગરિયું** વિ. 'કાંગરું + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કાંગરાંવાળું
**કાંગરી** સ્ત્રી. સ્ત્રી. [જુઓ 'કાંગરું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કાંગરાના આકારની દાંતાવાળી તરેહ. (૨) કોર, ધાર, કિનાર. (૩) ઝીકની ઠીકી સાથે ભરતકામમાં વપરાતી જાડા તારની ભૂંગળી. (૪) ગાડા ગાડી કે પટારા ઉપર જડવામાં આવતી કિનારીવાળી પટ્ટી
**કાંગરું** ન., **-રો** પું. [ફા. કંગુરહ્] (કોટ-કિલ્લાની દીવાલ ઉપર કરવામાં આવતો) દાંતના ઘાટનો આકાર, શંકુ-આકારનું ચણતર, કોસીસું
**કાંગલું** વિ. [ફા. 'કંગાલહ્'–માગવું, અરજ કરવી] માગીને જીવનારું, કંગલું, કંગાળ, ગરીબ. (૨) (લા.) નિર્બળ, ખૂબ દૂબળું. (૩) આત્મબળ વિનાનું, કાયર, નિર્માલ્ય. (૪) હડે હડે થતું, જ્યાં ત્યાં અપમાન પામતું
**કાંગવું**[1] ન. [જુઓ 'કાંગ' દ્વારા.] કાંગની બનાવેલી એક ખાવાની વાની
**કાંગવું**[2] વિ. [જુઓ 'કાંગલું.'] કંગલું, ગરીબ
**કાંગવો**[1] પું. [જુઓ 'કાંગવું.[1]'] જુઓ 'કાંગવું.[1]'
**કાંગવો**[2] પું. પગના ફણા ઉપરનો હાડ
**કાંગશિ(-સિ)યો** જુઓ 'કાકચિયો.'
**કાંગસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. દવામાં ખપ લાગતો એક છોડ
**કાંગસડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાંગસી' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કાંસકી
**કાંગસરિયો** પું. એ નામની એક વનસ્પતિ, શેળો
**કાંગસિયાં** ન., બ. વ. જુઓ 'કાકચિયો.'
**કાંગસિયો** જુઓ 'કાંગશિયો.'
**કાંગસી**[1] સ્ત્રી. એક જાતની વનસ્પતિ
**કાંગસી**[2] સ્ત્રી. જુઓ 'કાંસકી.' (૨) બે બેલાંને જોડી રાખનારી (કાંસકીના આકારની) વચમાં આવતી સાંકડા લાકડાની ફાડ. (સ્થાપત્ય.)
**કાંગસો** પું. જુઓ 'કાંસકો.'
**કાંગાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાંગું' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] કંગલા-પણું, ગરીબાઈ. (૨) અ-સહિષ્ણુતા
**કાંગાઈ-વેડા** પું., બ. વ. [+ જુઓ 'વેડા.'] કાંગાપણું
**કાંગા-મૂઠા** પું., બ. વ. [જુઓ 'કાંગું' દ્વારા.] ગરીબાઈ ગાયા કરવી એ, વલોપાત
**કાંગામ** (-મ્ય) સ્ત્રી. આખલાની એક જાત
**કાંગારૂ** ન. [અં. કૅંગૅરૂ] ઉંદરના આકારનું ઑસ્ટ્રેલિયાનું મોટાં બકરાં-ઘેટાં જેવું એક ચોપગું પ્રાણી
**કાંગા-વેડા** પું., બ. વ. [જુઓ 'કાંગું' + 'વેડા.'] કાંગાઈ
**કાંગું** વિ. [જુઓ 'કંગલું.'] કંગાળ, રાંક, ગરીબ
**કાંગો** પું. પાણકોરાનું ચોળિયું બનાવતાં વપરાતો એક જાતનો રાતો રંગ
**કાંગોણી** પું. એક પ્રકારનો વનસ્પતિ-છોડ
**કાંગોલિયું** વિ. [જુઓ 'કાંગું' + ગુ. 'ઓલ' + 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'કાંગું.'
**કાંઘી** સ્ત્રી. બંને બાજુ દાંતાવાળો દાંતિયો
**કાંચકડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાંચકી' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કાંચકી, કાંકચ [રોગ, કાચકી
**કાંચકી**[1] સ્ત્રી. [રવા.] ગળામાં રૂંધામણના પ્રકારનો એક
**કાંચકી**[2] સ્ત્રી. જુઓ 'કાકચ.'
**કાંચકી**[3] સ્ત્રી. કાંસકી
**કાંચકું** ન., **-કો** પું. જુઓ 'કાકચિયો.'
**કાંચડો** જુઓ 'કાચિંડો.'
**કાંચન** (કાઞ્ચન) વિ., ન. [સં.] ઊંચી જાતનું સોનું. (૨) વિ. સોનાનું બનેલું
**કાંચન-છાલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'છાલ.'] સોનેરી છાલવાળી એક વનસ્પતિ, કાંચન-લતા
**કાંચન-મય** (કાઞ્ચન-) વિ. [સં.] સોનાનું. (૨) સોનેરી
**કાંચન-લતા** (કાઞ્ચન-) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કાંચન-છાલ.'
**કાંચન-વરણું** (કાઞ્ચન-) વિ. [સં. + वर्ण > 'વરણ' (અર્વા. તદ્ભવ) + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] સોનાના રંગનું, સોનેરી
**કાંચન-વર્ણ** (કાઞ્ચન-) પું. [સં.] સોનાના જેવો રંગ. (૨) (વિ.) સોનાના જેવા રંગનું, સોનેરી ['કાંચન-વરણું.'
**કાંચન-વર્ણું** (કાઞ્ચન-) વિ. [+ ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] જુઓ
**કાંચનાર(-લ)** ન. [સં., પું.] પુંનાગ વૃક્ષ, ચંપાકાઠી
**કાંચ-મીઠા** સ્ત્રી. તરબૂચના જેવા સ્વાદવાળી કેરીની એક જાત
**કાંચલડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાંચળી' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કાંચળી, ચોળી. (પદ્યમાં).
**કાંચવું** સ. ક્રિ. ખરાબ કરવું, શુદ્ધને અશુદ્ધ કરવું. (૨) છેતરવું. (૩) ડખોળવું. (૪) સ્ત્રી-સંભોગ કરવો
**કાંચવો** પું. [સં. कञ्चुक- > પ્રા. कंचुअ-] બાંય વિનાનો હાથવણાટનો ઊનનો કબજો કે ચોળી (દક્ષિણ ગુજરાતમાં દૂબળા ભરવાડ વગેરેમાં વપરાય છે.)
**કાંચળિયા-પંથી** (-પન્થી) વિ. [જુઓ 'કાંચળિયો' + 'પંથ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કાંચળિયા પંથનું અનુયાયી, વામમાર્ગી
**કાંચળિયો** વિ., [જુઓ 'કાંચળી' + ગુ. 'ઇયું' પ્ર.] કાંચળી પહેરી છે તેવો પુરુષ, સ્ત્રીપાત્ર ભજવનારો. (૨) (લા.) બાયલો, હીજડો
**કાંચળિયો પંથ** (પન્થ) પું. [જુઓ 'કાચળિયો' + 'પંથ.'] વામમાર્ગનો સૌરાષ્ટ્ર-કચ્છ-ગુજરાતમાં ચાલતો એક પેટા-સંપ્રદાય. (સંજ્ઞા.)
**કાંચળી** સ્ત્રી. [સં. कञ्चुलिका > પ્રા. कंचुलिआ] સ્ત્રીઓનો છાતીનો કબજો, ચોળી, કાપડું, કમખો, ખમચો. (૨) સર્પજાતિની ખોળ (જે દર વર્ષે શરીર ઉપરથી ઉતારી નાખ-વામાં આવે છે.) (૩) એક દેશી રમત ['પંથ.'
**કાંચળી-ધર્મ** પું. [જુઓ કાંચળી' + સં.] જુઓ 'કાંચળિયો
**કાંચિ(-ચી)** (કાઞ્ચિ, -ઞ્ચી) સ્ત્રી., **૦દામ** ન., **૦મેખલા** સ્ત્રી., **૦સૂત્ર** ન. [સં.] કંદોરો, મેખલા
**કાંચુકીય** (કાઞ્ચુકીય) પું. [સં.] કંચુકી, પ્રાચીન અંતઃપુરનો દરોગો. (નાટ્ય.)
**કાંચોળું** ન. આંતરડું

**કાંજણ** પું. દરિયાની ખાડીમાં પાણીમાં થતો એક છોડ

**કાંજળ ગોકર્ણી** પું. એક જાતનો બે પ્રકારનો વેલો

**કાંજિયાં** ન., બ. વ. કટકિયાં–ચાડિયાં મોતી (કાચનાં)

**કાંજિયો** પું. ઝરમરિયા લોથા અને ઝીણા દાણાવાળો જુવારનો છોડ. (૨) ઝીણો દાણો

**કાંજી**[1] સ્રી. [ સં. काञ्जिका > પ્રા. कंजिआ ] સુપાચ્ય પ્રકારના ધાન્યના લોટનો માંદાં માટે પાણીમાં ઉકાળી કરવામાં આવતો કવાથ, રાબ, કનેરી. (૨) કાપડમાં વપરાતી ખેળ (જુવાર ચોખા વગેરેની) [કેમ વારુ !

**કાં જી**[2] ક્રિ. વિ. [ જુઓ 'કાં' + 'જી' માનાર્થે.] (માન સાથે)

**કાંજી-કામદાર** પું. [જુઓ 'કાંજી[1]' + 'કામદાર.'] કાપડનાં કારખાનાંઓમાં કાપડને કાંજી પાનાર કારીગર, 'સાઇ-ઝર'

**કાંજી-હાઉસ** ન. [અં. 'કાઇન્-હાઉસ'] ઢોરને પૂરવાનો સરકારી ડબો

**કાં જે** ઉભ. [ જુઓ 'કાં' + 'જે'( =કે ).] કારણ કે, કેમકે

**કાંટ** (-ટય) સ્રી. [ જુઓ 'કાંટો.'] બાવળ ગોરડ વગેરે કાંટાવાળાં વૃક્ષો-છોડ વગેરેની ગીચ ઝાડી, કાંત

**કાંટડિયો** પું. [ જુઓ 'કાંટો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે + 'ઇયું' ત. પ્ર. ] કાંટો. (પદ્યમાં.)

**કાંટા-અશે(-શા, -સ -સા, -સે)ળિયો** પું. [જુઓ 'કાંટો' + 'અશે-(-શા, -સા, -સે)-ળિયો.' ] એક જાતનો ઔષધોપયોગી છોડ, કાંટાશેળિયો

**કાંટા-ઇંદ્રાયણ** ('ઇન્દ્રા-) ન. [જુઓ 'કાંટો' + 'ઇદ્રાયણ.'] એ નામની એક ઔષધોપયોગી વનસ્પતિ

**કાંટા-દાર** વિ. [ જુઓ 'કાંટો' + ફા. પ્રત્યય.] કાંટાવાળું

**કાંટા-ધાર** વિ. [ 'જુઓ 'કાંટો' + ધાર.' ] ધાર પાડી નાખી હોય તેવું

**કાંટા-રખું** ન. [ સં. कण्टक-रक्षक- > પ્રા. कंटअ-रक्खअ- ] (કાંટાથી બચાવનાર) પગરખું, જોડો, ઉપાન, ખાસડું

**કાંટારિં(-રીં)ગણી** સ્રી. [જુઓ 'કાંટો' + 'રિં(-રીં)ગણી.'] ભોરિંગણી

**કાંટા-શા(-શે, -સ,-સા,-સે)ળિયો** જુઓ 'કાંટા-અશેળિયો.'

**કાંટાળી** સ્રી. [ જુઓ 'કાંટો' + ગુ. 'આળું' + 'ઈ' સ્રીપ્રત્યય. ] ઝીણા કાંટાવાળી એક વનસ્પતિ

**કાંટાળું** વિ. [ જુઓ 'કાંટો' + ગુ. 'આળું' ત.પ્ર.] કાંટાવાળું. (૨) કાંટા વેરાયેલા પડ્યા હોય તેવું. (૩) (લા.) ખૂબ મુશ્કેલ [(૨) એ ઝાડનું ફળ

**કાંટાળું માયું** ન. [ + જુઓ 'માયું.'] એ નામનું એક ઝાડ.

**કાંટાળો ગારિયો** પું. [+ જુઓ 'ગારિયો.'] એક જાતનો છોડ

**કાંટાળો તાર** પું. [ + જુઓ 'તાર.'] કંપાઉંડની વાડ વગેરે માટે વપરાતો કાંટાની ગૂંથણીવાળો લોખંડનો તાર, 'બાર્બ્ડ વાયર' [ભૂંભલિયો થોર

**કાંટાળો થોર** પું. [ + જુઓ 'થોર.'] ભૂંગળા કંટાળાનું થૂમડું,

**કાંટાળો બલ** પું. [ + જુઓ 'બલ'(વનસ્પતિ-વિશેષ).] એક કાંટાવાળો છોડ

**કાંટિયા-વરણ** જુઓ 'કાટિયા-વરણ.'

**કાંટિયું** ન. [જુઓ 'કાંટો' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] એક જાતની કાંટાવાળી વનસ્પતિ. (૨) પગરખામાં વપરાતો પિત્તળ લોખંડ વગેરેનો ફૂબો. (૩) મડદા માથે ઓઢાડવાનું કપડું. (૪) જાજરૂ, સંડાસ. (૫) ભરવાડ પાસેથી ખોરાક માટે લેવામાં આવતું હતું તે અમલદારી લાગાનું બકરું

**કાંટિયો** વિ., પું. [ જુઓ 'કાંટિયું.' ] અંટસ રાખનારો માણસ, વેરવૃત્તિ રાખનાર માણસ. (૨) જંગલી માણસ. (૩) મડદા માટે સામાન વેચનાર વેપારી. (૪) જાજરૂ, સંડાસ

**કાંટી**[1] સ્રી. [ જુઓ 'કાંટો' + ગુ. 'ઈ' સ્રીપ્રત્યય] નાનો કાંટો, શૂળ. (૨) ડગલામાં જડવાની પિત્તળની કે એવી આંકડી યા કડી. (૩) પાણીનો ધોરિયો સાફ કરવાનું ડાળાં-પાંદડાં-ઝરડાંનું સાધન. (૪) ઘોડેસવારનો લટકતો પગ રાખવાનું કડું, પેગડું. (૫) જીભનું ખરબચડું હોવાપણું. (૬) માછલીનું હાડકું. (૭) માછલી પકડવાની કડી, ગલ. (૮) રૂની કીટી. (૯) બાળકોની એક રમત. (૧૦) બેડી

**કાંટી**[2] વિ. [ જુઓ 'કાંટો' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] કાંટાવાળું

**કાંટી-ગોખરું** પું [ + જુઓ 'ગોખરુ.'] કાંટાવાળો ગોખરુ

**કાંટું** ન. [સં. कण्टक- > પ્રા. कंटअ- પું.] કઠોળનાં પાંદડાં ડાંખળાં અને શિંગોનો ભૂકો વગેરે કસ્તર. (૨) દાગીનામાં ચૂની જડવાનો ખાડો. (૩) બટનનું કાણું, બટન ભરાવવાનો કાચ. (૪) માલ આપવા લેવાનો ઠરાવ

**કાંટો** પું. [જુઓ 'કાંટું.'] વનસ્પતિમાં થતો નાનો-મોટો ખીપો, શૂળ. (૨) યુરોપી ઢબે ભોજનમાં વપરાતો દાંતાવાળો ચમચો. (૩) માછલાં પકડવાનો ગલ. (૪) ઘડિયાળમાં વખત બતાવતી સળી. (૫) વજન માપવાનું સાધન, તોલયંત્ર, ત્રાજવું, 'સ્કેઇલ'. (૬) કાનમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું. (૭) કૂવામાં પડેલી વસ્તુઓ કાઢવાનું સાધન. (૮) ઘોડાના તંગનો ખીલો. (૯) ઉચ્ચાલન-યંત્ર, ઉંટડો, 'લીવર' (ક્રિ ધ.). (૧૦) (લા.) વિઘ્નરૂપ વસ્તુ, નડતર. (૧૧) ઉત્સાહ, જોમ. (૧૨) રોમાંચ. [ **-ટા ઉપર લોટવું** (રૂ. પ્ર.) દુઃખ ભોગવવું. **-ટા ના(-નાં)ખવા** (રૂ. પ્ર.) અડચણ આપવી, વિઘ્ન કરવું. **-ટા પડવા** (રૂ. પ્ર.) જીભનું સુકાઈ જવું. **-ટામાં આવવું** (રૂ. પ્ર.) સુસ્તી ઊડી જતાં સતેજ થવું. **-ટા વાવવા, -ટા વેરવા** (રૂ. પ્ર.) શત્રુતા ઊભી કરવી. **૦ કાઢવો** (રૂ. પ્ર.) વિઘ્ન દૂર કરવું. (૨) દુઃખમાં અન્યને મદદગાર થવું. **૦ નીકળવો** (રૂ. પ્ર.) કષ્ટ દૂર થઈ જવું. **૦ મારવો** (રૂ. પ્ર.) ડંખ દેવો. **૦ વાગવો** (રૂ. પ્ર.) દુઃખ થવું ]

**કાંટો-કાંટ** (-ટય) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કાંટો,'-દ્વિર્ભાવ] વજનમાં બેઉ છાબડાં સમાન રહે એ રીતે, માપસર પૂરું. (૨) ઘડિયાળને કાંટે, બરાબર સમયસર

**કાંડઠિયો** પું. [જુઓ 'કાંઠો' + ગુ. 'ડ' + 'ઇયું' સ્વાર્થે [ત. પ્ર. ], **કાંડઠો** પું. [ જુઓ 'કાંઠો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ] કાંઠો. (પદ્યમાં)

**કાંઠલી** સ્રી. [ જુઓ 'કાંઠલો' + 'ઈ' સ્રીપ્રત્યય. ] નાનો કાંઠલો. (૨) વાણાનો તાર તાણામાં નાખવાનું વણકરનું એક ઓજાર. (૩) પુરુષ-સ્રીઓના ગળાનું સોનાનું એક ઘરેણું (પાટલિયા ઘાટનું)

**કાંઠલો** પું. [ જુઓ 'કાંઠો' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ] ઘડો વગેરે વાસણોનો કંઠભાગ. (૨) પોપટના ગળા ઉપરની

કાળી ગોળાકાર રેખા. (૩) ગળામાં પહેરવાનું સોનાનું એક ઘરેણું. (૪) શરીર ઉપર પહેરવાના હરેક પ્રકારના સીવેલા કપડાનો ગળા આસપાસ આવતો કિનારીનો ભાગ, 'કૉલર.' (૫) સીવવાના સંચામાં દોરો વીંટવાનું ફરતું ચક્કર, સૂત્ર-વેષ્ટન. (૬) દેશી શાળમાં વાણાનો તાર તાણાના તારમાં નાખવાનું મોઈ જેવું લોઢાની કડી અને સોયવાળું વણકરનું ઓજાર, કવડું. (૭) પરણતાં પહેલાં વરપક્ષ તરફથી કન્યાને આપવામાં આવતું ઘરેણું વગેરે, વસંત

**કાંઠિયું** ન., -યો પું. [સં. काण्ठिक-क-> પ્રા. कंठियअ-] ડોકમાં નાખવાનું એક જાતનું ઘરેણું. (૨) તરેલાના નીચલા ભાગમાં બળદની ડોક નીચે રહેતો લાકડાનો ભાગ. (૩) જાજરૂ, સંડાસ, કાંટિયું

**કાંઠી** સ્ત્રી. [સં. कण्ठिका> પ્રા. कंठिआ] સમુદ્રકિનારાનો પ્રદેશ. (૨) જુઓ 'કાંઠિયું.'

**કાંઠો** પું. [સં. कण्ठक-> પ્રા. कंठअ-] કિનારો, તટ, તીર. (૨) ઓવારો, તડ. (૨) કૂવા-વાવ વગેરેની મથાળાની હાંસ. (૩) ઘડો ગાગર કળશો વગેરે પ્રકારનાં વાસણોનો કાંઠલાનો ભાગ, કાંઠલો. (૪) (લા.) છેડો, અંત

**કાંઠોડું** વિ. [સં. कण्ठ-वृत्तक-> પ્રા. कंठ-उडअ-] કાંઠા સુધી આવરીને રહેલું, શગ વગરનું

**કાંઠોળી** સ્ત્રી. એક ઔષધોપયોગી ઝાડ

**કાંડ** (કાણ્ડ) પું. [સં., પું., ન.] ડાળી, શાખા. (૨) ડાંખળી, દીંટું, થૂંત. (૩) (શેરડી વગેરેની) કાતળી, પેરી, માદળિયું. (૪) (લા.) વૈદિક સાહિત્યનો તે તે વિભાગ (જેમકે 'કર્મ' 'ઉપાસના' અને 'જ્ઞાન'). (૫) મહાકાવ્યનો તે તે મુખ્ય ખંડ (જેમકે 'રામાયણ'ના 'બાલકાંડ' વગેરે). (૬) મોટા ગદ્ય-પદ્ય ગ્રંથોનો તે તે મુખ્ય વિભાગ. (૭) ન. [સં., પું., ન.] તીર, બાણ

**કાંડણી** સ્ત્રી. એક જાતની વનસ્પતિનો વેલો [નારી જાત

**કાંડર,-રુ** સ્ત્રી. ભમરીના પ્રકારની એક ખાસ જાતની કરડ-

**કાંડ-રુહ** (કાણ્ડ-) વિ. [સં.] કાતળી કે પેરાઈમાંથી ઊગતું (શેરડી ધરો વગેરે) [શેરડી

**કાંડ-રુહા** (કાણ્ડ-) વિ., સ્ત્રી. [સં.] ધરો. (૨) ગળો. (૩)

**કાંડ-વીણા** (કાણ્ડ) સ્ત્રી. [સં.] એક જાતની વીણા (તંતુ-વાદ્ય)

**કાંડવેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એક પ્રકારનો વેલો

**કાંડા-ઘડિયાળ** ન., (-ળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાંડું' + 'ઘડિયાળ.'] કાંડે બાંધવાનું ઘડિયાળ, 'રિસ્ટ-વૉચ'

**કાંડા-(૦વ)છોડ** વિ. [જુઓ 'કાંડું' + '(વ)છોડવું'] સખત પકડેલું કાંડું છોડાવી નાખે તેવું, બળવાન, જોરાવર. (૨) (-ડ્ય) સ્ત્રી. કાંડાના બળની અજમાયેશ. (૩) (લા.) ચડસાચડસી, હોંસાતોંસી [પોતામાં રહેલી તાકાત

**કાંડા-બળ** ન. [જુઓ 'કાંડું' + સં.] કાંડામાં રહેલી તાકાત,

**કાંડાબળિયું** વિ. [ + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] કાંડાબળ ધરાવનારું

**કાંડા-બૂડ** વિ. [જુઓ 'કાંડું' + 'બૂડવું.'] પગનાં કે હાથનાં કાંડાં માત્ર બૂડે તેટલું (નદી વગેરેનું પાણી, થાળીમાં પીરસેલું ઘી વગેરે) [વાનું માદળિયું

**કાંડા-માદરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાંડું' + 'માદરડી.'] કાંડે બાંધ-

**કાંડારઝી** વિ., પું. એક આંખવાળો માણસ

**કાંડા-વછોડ** જુઓ 'કાંડા-છોડ.'

**કાંડિયું** ન. [જુઓ 'કાંડું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] કાંડા સુધીનો હથેળીનો ભાગ. (૨) ખમીસ વગેરેનો કાંડા પાસેનો ભાગ. (૩) સ્ત્રીઓનું હાથના કાંડા ઉપર પહેરવાનું એક ઘરેણું. [-યાં કરવાં (રૂ.પ્ર.) જમતાં બેસતાં હાથ-પગનાં કાંડાં સુધીનો ભાગ ધોવો]

**કાંડી** સ્ત્રી. [સં. कण्डिका> પ્રા. कंडिआ] વણાટ-કામ માટેની સૂતર જેના ઉપર વીંટાળવામાં આવે તે લાકડાની નળી. (૨) દિવાસળી

**કાંડુળી** સ્ત્રી. કદાયાનું ઝાડ

**કાંડું** ન. [સં. काण्डक-> પ્રા. कंडअ-] હાથનો હથેળી ઉપરનો અને પગનો પંજા ઉપરનો સાંધાનો ભાગ, મણિબંધ. (૨) બળદ બકરી ભેંસ ગધેડાં વગેરે પશુઓની ડોકે શોભા માટે બાંધવામાં આવતો સૂતર કે ચામડાનો પટ્ટો. (૩) લાતુ. (વહાણ.). [-ડાં કરડવાં (રૂ.પ્ર.) ભારે વિમાસણમાં પડવું. (૨) પરાજય બતાવવો. -ડાં કલમ કરવાં (રૂ.પ્ર.) કબૂલાતની સહી કરી આપવી. ૦ કપાવું (રૂ.પ્ર.) કબૂલાતની સહી થવી. ૦ કાપવું (રૂ.પ્ર.) કબૂલાતની સહી લેવી. ૦ કાપી આપવું (રૂ. પ્ર.) કબૂલાતની સહી આપવી. ૦ છોડવું, ૦ વછોડવું (રૂ.પ્ર.) તિરસ્કાર કરવો. (૨) મુક્ત થવું. ૦ ઝાલવું, ૦ પકડવું (રૂ.પ્ર.) મૃત્યુ પર્યંત નિભાવવું, આધાર આપવો. (૨) ખરાબ કામ કરતાં સામાને પકડી પાડવું, દાવમાં લેવું. ૦ બાંધવું (રૂ. પ્ર.) ધાર્મિક ક્રિયામાં બ્રાહ્મણને વરોણીમાં ચોરવું. ૦ સોંપવું (-સોંપવું) (રૂ.પ્ર.) આશરે સોંપવું]

**કાંડૂર** વિ. બીકણ

**કાંડેર** પું. તાંદળજો

**કાંડો** પું. કાગડો [મોટું વૃક્ષ

**કાંઢાળ** ન., -ળી સ્ત્રી. એક પ્રકારનું ઝૂમખાદાર ફૂલોવાળું

**કાંઢેરી ડાંખો(-ખો)** પું. એક જાતનો કાંટાવાળો વગડાઉ છોડ

**કાંઢો** પું. હેડાવડ અને સરોરો મળે તે છૂટો ખૂણો. (વહાણ.)

**કાંત**[૧] (કાન્ત) વિ. [સં.] ઇચ્છિત. (૨) કમનીય, સુંદર, મનોહર. (૩) પું. પ્રિય પતિ, પ્રીતમ. (૪) ચકમકનો પથ્થર. (૫) ન. લોહચુંબક

**કાંત**[૨] (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાંતવું.'] રેંટિયાની ત્રાક

**કાંત**[૩] (-ત્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'કાટ' (કાંટાની ઝાડી).

**કાંતણ** ન. [જુઓ 'કાંતવું + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] કાંતવાનું કામ

**કાંતણિયો** પું. [+ ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] સૂતર કાંતી ગુજારો કરનાર માણસ

**કાંતણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાંતણું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કાંતવાનું કામ. (૨) કાંતવાની ઢબ. (૩) કાંતવાનું મહેનતાણું, કંતાઈ, કંતામણ. (૪) કાંતવાનું સાધન. (૫) પૂણી. (૬) [મરા.] કરોળિયાનું જાળું

**કાંતણું** ન. [જુઓ 'કાંતવું' + ગુ. 'અણું' કૃ.પ્ર.] કાંતવાનું કામ, કાંતણી. (૨) ત્રાક. (૩) (લા.) વાતને લંબાવ્યા કરવી એ. (૪) ભાંજગડ

**કાંત-મિલન** (કાન્ત-) ન. [સં.] પ્રીતમ સાથેનો મેળાપ

**કાંતરણુ** પું એક જાતનો કીડો [પ્રકારનું લોઢું

**કાંત-લોહ** (કાન્ત) ન. [સં.] લોહચુંબકમાં-થી થતું એક

**કાંતવું** સ. ક્રિ. રેંટિયા ફિરકી તકલી સંચા કે હાથથી વળ દઈને સૂતર રેશમ રૂ ઊન તંતુ કે રેસામાંથી તાર વણી કાઢવો-દોરો બનાવવો. (૨) (લા.) ઝીણવટ કે વધારા પડતી વિગતોથી વાતને લંબાવવી. [ઝીણું કાંતવું (રૂ. પ્ર.) બારીકીથી કામ કરવું. **કાંત્યું પીંજ્યું કપાસ** (રૂ.પ્ર.) કર્યું કારવ્યું રદ]

**કાંતા** (કાન્તા) સ્રી. [સં] પ્રિય સ્ત્રી-પત્ની. (૨) નારી સામાન્ય

**કાંતા-બોધ** (કાન્તા-બોધ) પું. [સં] (લા.) એકાંતમાં આપવામાં આવતો ઉપદેશ, 'કર્ટન-લેક્ચર,' (દ.બા.)

**કાંતાર** (કાન્તાર) ન. [સં., પું., ન.] વિસ્તારવાળું ગાઢ જંગલ [તમ તરફની સતત લગની

**કાંતાસક્તિ** (કાન્તા-) સ્રી. [સં. + कान्ता + आ-सक्ति] પ્રિય-

**કાંતા-સંમિત** (કાન્તા-સમ્મિત) વિ. [સં.] પ્રિય પત્નીના પ્રકારનું [પ્રકાશ, નૂર, આભા, પ્રભા

**કાંતિ** (કાન્તિ) સ્રી. [સં.] શ્રી, શોભા, સૌંદર્ય. (૨) તેજ,

**કાંતિ-ગુણ** (કાન્તિ) પું. [સં.] ગ્રામ્યતાહીન એટલે ઉજ્જ્વલ પદોની રચના એ પ્રકારનો ગુણ. (કાવ્ય.)

**કાંતિમય** (કાન્તિ-) વિ. [સં.] સુંદર, મનોહર, રૂપાળું. (૨) તેજદાર, પ્રકાશિત

**કાંતિમાન** (કાન્તિ-) વિ. [સં. °માન્ પું.] **કાંતિ-યુક્ત** (કાન્તિ-) વિ. [સં.] કાંતિવાળું [દાળનાં ગળ્યાં વડાં

**કાંતી-વડાં** ન., બ. વ. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'વડું.'] અડદની

**કાં તો** ઉભ. [જુઓ 'કાં'+'તો'] અથવા તો, યા તો, અગર કિંવા

**કાંતોડિયું** વિ., ન. વરસાદ મોડો એટલે શ્રાવણ કે ભાદરવામાં છેક શરૂ થાય તેવું પાછોતરું વર્ષ, ખરડિયું

**કાંદડું** ન. રેંટિયાની ત્રાકના બે છેડા જેમાં રહે છે તે ચમરખું

**કાંદો** પું. [સં. कन्दक- > પ્રા. कंदअ-] ડુંગળી, પ્યાજ. (૨) પાણ-કંદો, જંગલી ડુંગળી. (૩) (લા.) ફાયદો, લાભ (તુચ્છકારના અર્થમાં). (૪) પુરુષ તેમજ પશુઓની લિંગેંદ્રિય. [૦ **કાઢવો** (રૂ. પ્ર.) (તિરસ્કારમાં) લાભ ખાટવો. ૦ **ખીલવો** (રૂ. પ્ર.) મસ્તી ઉપર ચડવું. (૫) ગુસ્સો વધવો]

**કાંધ** ન., (-ધ્ય) સ્રી. [સં. स्कन्ध > પ્રા. कंध પું.] ખભો, ખંધોલો. (૨) બે ખભા વચ્ચેનો ડોકનો પાછલો ભાગ, ખાંધ (મનુષ્યો તેમજ પશુઓનો એ ભાગ). [૦ **આપવી,** ૦ **દેવી,** ૦ **લેવી** (રૂ. પ્ર.) મડદાંની નનામીનો વાંસ ખભા ઉપર ઉપાડવો. ૦ **આવી જવું** (રૂ. પ્ર.) ગરમીના દિવસોમાં ઢોરને શરીરમાં લોહીનું ફૂટવું. ૦ **કરવું** (રૂ. પ્ર.) વધુ વજનથી ઢોરના મૂત્રાશયનું સૂઝી જવું. ૦ **ની કાંધ ધોવી** (-કાંધ્ય-) (રૂ. પ્ર.) મરણ પાછળ કાંધિયાઓને જમણ આપવું. ૦ **નો ક્યારો** (રૂ. પ્ર.) પાળાની શરૂઆતનો ક્યારો, પહેલો ક્યારો (ખેતરમાં). ૦ **પડવું** (રૂ. પ્ર.) કોઈ પણ પ્રકારનો મહાવરો થવો. (૨) સહન થવું. (૩) બળદ વગેરેને ધોંસરા દ્વારા વધુ વજન કે ખેંચ થવાથી કાંધમાં ભાઠાં પડવાં-આંટણ પડી જવાં. ૦ **પડી જવું** (કાંધ્ય) (રૂ. પ્ર.) ફાવવું. ૦ **ભાંગવી** (રૂ. પ્ર.) બહુ નુકસાન થવું. ૦ **મારવું** (કાંધ્ય-) (રૂ. પ્ર.) ગરદનથી કાપી નાખવું. (૨) પકડીને રજૂ કરવું. **-ધે કરવું** (-કાંધ્યે-) (રૂ. પ્ર.) ઉપાડવું] [જુઓ 'કાંધું.'

**કાંધણિયું** ન. [જુઓ 'કાંધું' + ગુ. 'અણ' + 'ઇયું' ત. પ્ર.]

**કાંધરોડું** ન., **-ડો** પું. [જુઓ 'કાંધ' દ્વારા.] કાંધ. (૨) બળદ વગેરેની કાંધ ઉપરનું આંટણ

**કાંધવો** પું. [જુઓ 'કાંધ' દ્વારા.] કાંધ દેનારો પુરુષ, કાંધિયો

**કાંધા-ખત** ન. [જુઓ 'કાંધું' + 'ખત.'] અમુક મુદતે ટુકડે ટુકડે અમુક રકમ ભરવાનું લખત

**કાંધા-જોડી** સ્રી. [જુઓ 'કાંધું' + 'જોડી.'] કાંધ ઉપરના ભાગમાં જાકીટ બંડી કબજા વગેરેમાં મૂકવામાં આવતી બે પટ્ટી

**કાંધાળ,** **-ળું** વિ. [જુઓ 'કાંધ' + ગુ. 'આળ'-'આળું'. (૨) (લા.) મોટું, મોટાઈવાળું. (૩) ફાવી ગયેલું, ખાટેલું

**કાંધા-પાંજરાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'કાંધું' + 'પાંજરું.'] કરેલાં કાંધાં ચૂકતે ન થાય તો વ્યાજ સાથે એનાં ફરી કાંધાં કરવાં એ

**કાંધિયું** ન. [જુઓ 'કાંધ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] પ્રાણીની ડોક ઉપર નાખવાના સામાનનો ભાગ

**કાંધિયો** પું. [જુઓ 'કાંધિયું.'] કાંધ ઉપર ભાર ઉપાડનાર મજૂર. (૨) કાંધા-ખત કરી આપનાર માણસ. (૩) મડદું ઊંચકનાર ડાઘુ. (૪) ગાડું ખેંચનારો બળદ. (૫) (લા.) ખુશામત કરનારો સાગરીત. [-**યા કરવા,** -**યાનાં કાંધ ધોવાં** (રૂ. પ્ર.) શબ ઉઠાવનારા ડાઘુઓને ક્રિયા વેળા જમાડવા]

**કાંધી** સ્રી. [સં. स्कन्धिका > પ્રા. कंधिआ] (લા.) દીવાલમાં કરેલી માટીની પથ્થરની કે લાકડાની છાંજલી કે અભરાઈ. (૨) કૂવામાં જડેલ પથ્થરનો આગળ પડતો ભાગ. (૩) પટારામાં અંદરના ભાગમાં ચોડવામાં આવતી ખાનાંવાળી પટ્ટી. (૪) સમુદ્રનો સીધો ઊંચો કાંઠો

**કાંધું** ન. [સં. स्कन्धक- > પ્રા. कंधअ-] (લા.) કરજ વગેરેની રકમના અમુક ભાગ માંહેનો એકેકો ભાગ, કરજ આડે પૈસા ભરવાનો હફતો. (૨) જુવાર બાજરી ઘઉં વગેરે અનાજનો સારો ભાગ કાઢી લેતાં બાકી રહેલો હલકો દાણો. (૩) મધપૂડો, મધ ભરેલું ચોસલું. [-**ધાં કરવાં** (રૂ. પ્ર.) કરજના હિસ્સા ભરવા ૦ **કાઢવું,** **-ધે કાઢવા** (રૂ. પ્ર.) હફતે હફતે આપવાના ઠરાવથી નાણાં ઉછીનાં કે વ્યાજે લેવાં. ૦ **પડવું** (રૂ. પ્ર.) નક્કી કરેલો નાણાં ભરવાનો હફતો આપી ન શકાવો. ૦ **પાકવું** (રૂ. પ્ર.) નાણાં ભરવાના નક્કી કરેલા હફતાની મુદત થઈ જવી. ૦ **ભરવું** (રૂ. પ્ર.) નાણાંનો નક્કી કરેલો હફતો આપ્યે જવો]

**કાંધું-પીધું** ન. [જુઓ 'કાંધું' દ્વારા.] અનાજ વગેરે ઊપણતાં પાછળ રહેતો હલકો દાણો

**કાંધેલી** સ્રી., **-લું** ન. [જુઓ 'કાંધ' દ્વારા.] ખાંધ, કાંધ, ખંધોલો. (૨) ધૂંસરી. (૩) ઘાણીના બહારના ઊભા લાકડામાંની ખીલી [તપાસનારો અમલદાર

**કાંધેવળિયો** પું. [જુઓ 'કાંધ' દ્વારા.] નાકેદાર, આયાત માલ

**કાંધેવાળિયો** પું. [જુઓ 'કાંધ' દ્વારા.] કાંધ આપે તેવો અને ઘરનો બોજો ઉપાડી લે તેવો પુત્ર. (૨) (ખેતી-કામનો) સાથી

**કાંધો** પું. [જુઓ 'કાંધું.'] (લા.) વ્યવહારમાં કુશળ નહિ તેવો પુરુષ, વ્યવહારમાં અબૂધ માણસ. (૨) અથાણાનો લેદો, રસો

**કાંધોડી** સ્રી. [જુઓ 'કાંધ' દ્વારા.] કાંધમાં થતું ગૂમડું

**કાંપ¹** પું. [સં. कम्प] ધ્રુજારો, કંપારો, કંપ. (૨) રેલ કે પૂરનાં કાદવ અને માટીવાળાં પાણી ઠરી જતાં જામતો માટીનો થર, 'એલ્યુવિયમ'

**કાંપ²** (-પ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'કાંબ(૭).'

**કાંપ³** પું. [અં. કૅમ્પ] અંગ્રેજી રાજ્યમાં લશ્કરી છાવણી હતી ત્યાં પછીથી વસેલું ત્યાં ત્યાંનું પરું

**કાંપ-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [જુઓ 'કાંપ¹' + સં.] પાણી નીચે ઠરતા કાંપને કાઢવાનું યંત્ર, 'ડ્રેજર'

**કાંપાલી** સ્ત્રી. વરસાદની શરૂઆતમાં જ વાવીને આગતર પહેલાં તૈયાર કરવામાં આવતી એક જાતની તલી, ભટક-તલી

**કાંપવું** અ. ક્રિ. [સં. कम्प- > પ્રા. कंप-] જુઓ 'કંપવું.'

**કાંપાળ** વિ. [જુઓ 'કાંપ¹' + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.] કાંપવાળું. (૨) (લા.) વિ., (-ળ્ય) સ્ત્રી. કાંપવાળી (જમીન)

**કાંપાળ-કરાળ** (કાંપાળ્ય-કરાળ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'કરાળ.'] કોબાની જાતની જમીનનો એક પ્રકાર

**કાંપાળ-કોબી** (કાંપાળ્ય-) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'કોબી.'] કોબાની જમીનનો એક પ્રકાર

**કાંપેરું** ન. એક પ્રકારનો છોડ

**કાંપો** પું. ખેતરમાં મજૂરો કપાસ વીણતાં કે ખડ વગેરે વાઢતાં પછેડીના બે છેડા ગળામાં તથા બે છેડા કેડે બાંધી કરે તે ખોળો. (૨) (લા.) એક માણસ ઉપાડી શકે તેટલો બોજો, ઊઠળ. (૩) હાથ લાંબા કરી એના ઉપર સમાય તેટલું માપ, કોળી. [૦ વાળવો (રૂ. પ્ર.) કછોટો વાળવો. (૨) ખૂબ કામ કરવું. (૩) ભેગું કરવું]

**કાંપોટવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ભાગી જવું, નાસી છૂટવું

**કાંબ** (-બ્ય) સ્ત્રી. [સં. कम्बी] ઝાડની પાતળી ડાળી, સોટી, છડી. (૨) વાંસની ચીપ, કામડી. (૩) વાંસનો ગજ, આંકણી, કામઠાનો ગજ. (૪) કપાસ કે રૂ સૂકવાની વાંકી સોટી. (૫) એક જાતનું ઘાસ. (૬) કામળી, બંગડી. (૭) પતંગમાંની કમાન

**કાંબડિયો** પું. ભિખારીઓની એક જાત (માત્ર દસનામી ગોસાઈને જ માગતી)

**કાંબડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાંબ' + ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે પ્ર.] જુઓ 'કાબ.'

**કાંબલેટ** સ્ત્રી. [સં. कम्बल પું. દ્વારા] ઊનનું એક ઊંચી જાતનું કાપડ, કામલેટ

**કાંબવું** સ. ક્રિ. ઘઉંનો પોંક પાડવો

**કાંબળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [સં. कम्बली], -ળી સ્ત્રી. [સં. कम्बलिका > પ્રા. कंबलिआ] ઊનની આછી વણતરનું કાપડ, કાંબળી, કામળી, ધાબળી

**કાંબળો** પું. [સં. कम्बलक- > પ્રા. कंबलअ-] ઊનના જાડા વણાટનો પિછોડો, કામળો, ધાબળો. (૨) (લા.) વાવેતરમાં નુકસાન કરનારો કાળા વાળવાળો જીવડો

**કાંબિયો** પું. [જુઓ 'કાંબ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] પોંક ઝૂડવાનો દંડો

**કાંબી** સ્ત્રી. [સં. कम्बिका > પ્રા. कंबिआ] (લા.) પગના કાંડા ઉપર પ્રસરીને રહે તેવું સ્ત્રીઓનું ચાંદીનું ઘરેણું. (૨) એ ઘાટની હથેળીની તર્જની આંગળીની વીંટી. (૩) વાંસની પટ્ટીનું વાળેલું કડું. (૪) કોસના મોંનો લોઢાનો કાંઠલો. (૫) પાણી કાઢવાની ચામડાની બોખ. (૬) પટારાના ઢાંકણની બંને બાજુ નખાતી લાકડાની પટ્ટી. (૭) બાજોઠના ઉપરના પાટિયાની આસપાસ ચારે તરફ લગાડાતી લાકડાની રંગીન પટ્ટી. (૯) સારણગાંઠ દાબવાનો કંદોરો

**કાંભુડી** સ્ત્રી. બાથમાં સમાય તેટલું માપ, કાંપો

**કાંબોજ** (કામ્બોજ) પું. [સં.] હિંદુકુશ પર્વત નજીકનો એક પ્રાચીન પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.)

**કાંબોડિયા** પું. હિંદી ચીન(વિયેટનામ)નો પ્રદેશ

**કાં રે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કાં' + 'રે.'] કેમ રે, શા માટે !

**કાંશિ(-સિ)યું** ન. [સં. कांस्यिकक > પ્રા. कांसिय-अ] કાંસાનું બનાવેલું નાનું કાંસીજોડામાંનું પ્રત્યેક. (૨) જૂનું કાવડિયું (પૈસો)

**કાંશિ(-સિ)યો** પું. [જુઓ 'કાંશિ(-સિ)યું.'] કાંસાનો ઘાટ. (૨) કાંસાનો મોટો વાટકો. (૩) પિત્તળનો કડછો. (૪) કાંસકો

**કાંસ¹** પું. [સં. काश] જુઓ 'કાશ.'

**કાંસ²** પું. જુઓ 'કાસ.³'

**કાંસ-કટથો** પું. ઘણાં નાનાં ફૂલવાળો એક છોડ

**કાંસકડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાંસકી' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાની કાંસકી. (પદ્યમાં.)

**કાંસકિયો** પું. કાળિયો શિરીષ (વૃક્ષ) [વનસ્પતિ

**કાંસકી¹** સ્ત્રી. એક વનસ્પતિ, અતિબલા, ખપાટ નામની

**કાંસકી²** સ્ત્રી. જુઓ 'કાંચકી²' (વાળ ઓળવાની).

**કાંસકો** પું. જુઓ 'કાંચકો' (માથું ઓળવાનો). (૨) કાંસકાના આકારની એક માછલી

**કાંસગર** પું. [સં. कांस्य-कर > શૌ. પ્રા. कंसगर] કંસારો

**કાંસાગરી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કંસારાનો ધંધો

**કાંસડી¹** સ્ત્રી. ખપાટ નામની વનસ્પતિ, કાંસકી. (૨) એક જાતની ધોળી શેરડી

**કાંસડી²** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાંસ²' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નાનો કાંસ, નાની નીક કે નહેર

**કાંસડો¹** પું. [જુઓ 'કાંસ¹' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'કાંસ²' (પાણીનું એક ઘાસ).

**કાંસડો²** પું. તળાવનો સામો કાંઠો

**કાંસલું** ન. [જુઓ 'કાંસું' + ગુ. 'લ' ત. પ્ર.] કાંસાનું પહોળા મોંનું નાનું વાસણ, તાંસળું, કાંસિયું. (૨) માટીનું ખેર તથા તેલ ચોપડી પકવેલું કાળા રંગનું વાસણ

**કાંસવું** અ. ક્રિ. [સં. कास-ઉધરસ, ના. ધા.] ઉધરસ ખાવી, ખાંસવું. (૨) હાંફવું, શ્વાસ લેવામાં કષ્ટ અનુભવવું. (૩) [સુ.] સ. ક્રિ. ચગદીને ભરવું, ઠાંસવું

**કાંસા** પું., બ. વ. નેદેલું ઘાસ

**કાંસા-ફૂટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કાંસું' + 'ફૂટવું.'] કાંસાનો ભંગાર, કાંસાનાં તૂટેલાં નકામાં વાસણ. (૨) (લા.) માથાકોડ, લમણા-ઝીક

**કાંસાળું** ન. [સં. कांस्य-ताल-क- > પ્રા. कंस-आलअ, कंसालअ-] કાંસાનાં મોટાં ઝાંઝમાંનું પ્રત્યેક મંજીરું

**કાંસાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'કાંસું.'] કાંસાનાં કાંસિયાં

**કાંસિયું** જુઓ 'કાંશિયું.'

**કાંસિયો** જુઓ 'કાંશિયો.'

**કાંસી-જોડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી., -ડાં ન., બ. વ. [સં. कांस्यिक-

> પ્રા. કંસિઅ- + જુઓ 'જોડ'-'જોડું.'] કાંસિયાંની જોડ, બે કાંસિયાં. (૨) ઝાંઝ. [ -ઝાં વગાડવાં (રૂ. પ્ર.) ભીખ માગી ખાવું] [નાની વાટકી
**કાંસુડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કાંસું' + ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]
**કાંસું** ન. [સં. कांस्यक > પ્રા. कंसअ-] તાંબું જસત અને કલાઈના મિશ્રણથી બનતી એક ધાતુ
**કાંસોડો** પું. [જુઓ કાસ[૨] દ્વારા.] જુઓ 'કાસ.[૨]'
**કાંસોદરી** સ્ત્રી. આમલીના જેવાં પાનવાળી એક વનસ્પતિ
**કાંસોદરો** પું. કાસોદરીનાં પાનથી જરા મોટાં પાનવાળી એક વનસ્પતિ
**કાંસ્ય** (કૉંસ્ય) ન. [સં.] કાંસું (ધાતુ)
**કાંસ્ય-કાર** (કૉંસ્ય-) પું. [સં.] કંસારો
**કાંસ્ય-તાલ** (કૉંસ્ય-) પું. [સં.] મંજીરાં, કાંસીજોડ
**કાંસ્ય-પાત્ર** (કૉંસ્ય-) ન. [સં.] કાંસાનું વાસણ
**કાંસ્ય-પાત્રી** (કૉંસ્ય-) સ્ત્રી. [સં.] કાંસાની થાળી
**કાંસ્ય-યુગ** (કૉંસ્ય-) પું. [સં.] પાષાણયુગ પછીનો યુગ, તામ્રકાંસ્ય-યુગ
**કિકલાવવું** જુઓ 'કીકલાવું'માં.
**કિકિયાટો(-ડો)** પું. [રવા.] કિકિયારો
**કિકિયાણ** ન. [રવા.] એક-સામટી રડારોળ, કલ્પાંત
**કિકિયારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કિકિયારો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] તીણી કારમી બૂમ, તીણી ચીસ
**કિકિયારો** પું. [રવા.] જુઓ 'કિકિયાટો.'
**કિચકિચવું** અ. ક્રિ. [રવા.] કિચ કિચ અવાજ કરવો. કિચકિચાવું ભાવે., ક્રિ. કિચકિચાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**કિચકિચાવવું, કિચકિચાવું** જુઓ 'કિચકિચવું'માં.
**કિચકિચિયું** વિ. [જુઓ 'કિચકિચવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] વાતોડિયું
**કિચકિચી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] દાંત કચકચાવવા એ. [૦ બાંધવી (રૂ. પ્ર.) દાંત કચકચાવવા]
**કિ(-કી)ચડા(-રા)વું** અ. ક્રિ. (આંખમાંથી) ચીપડા નીકળવા
**કિચડૂક** પું. [રવા.] ચાલતા કોસનો કે સાંતીડાનો અવાજ, કિચૂડ કિચૂડ
**કિચ-પિચ** પું. [રવા.] કાદવ, કીચડ, ગારો. (૨) વિ. જાડું
**કિચર-પિચર** વિ. [રવા.] કાદવવાળું
**કિ(-કી)ચરાવું** જુઓ 'કિચડાવું.'
**કિચુલી** સ્ત્રી. સર્પની કાંચળી
**કિચૂક કિચૂક** પું. [રવા.] જુઓ 'કિચડૂક.'
**કિચૂકો** જુઓ 'કચૂકો.'
**કિચૂડ કિચૂડ** પું. [રવા.] પૈડું ફરવાથી કે હિંડોળો ચાલવાથી કડાંનો થતો અવાજ [હીંચકો
**કિચૂડિયું** ન. [જુઓ 'કિચૂડ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] હિંડોળો,
**કિચૂડિયો** પું. [જુઓ 'કિચૂડિયું.'] જુઓ 'કિચૂડિયું.' (૨) બાળકોની એક રમત
**કિચૂ(-ચો)ડો** પું. [જુઓ 'કિચૂડ' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] કિચૂડ કિચૂડ થતો અવાજ. (૨) (લા.) છોકરાંઓની એક રમત. (૩) આમલીનો ઠળિયો, કચૂકો
**કિચ્ચડ** પું. [રવા.] જુઓ 'કીચડ.'
**કિ(-કી)છડી** સ્ત્રી. અદાલત, ન્યાયની કચેરી
**કિટ કિટ** પું. [રવા.] કિટ કિટ અવાજ. (૨) (લા.) વાદવિવાદ [(૨) દાંત કચકચાવવા
**કિટકિટાવવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ઢોરને જલદીથી હાંકવાં.
**કિટકિટિકા** સ્ત્રી. [રવા.] નબળા શરીરવાળા માણસનાં માંસ વિનાનાં હાડકાંનો ઊઠતાં બેસતાં થતો અવાજ
**કિટકિટી** સ્ત્રી [રવા.] દાંત કચકચાવવા એ [એક સાધન
**કિટિ(-ટી)ક** ન. [રવા.] બચાવ માટે વપરાતું ઢાલ જેવું
**કિટોડો** પું. [સં. किट्टक- > પ્રા. किट्टअ- + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ધાતુના વાસણ ઉપરના કાટનો ગઠ્ઠો, કાટોડો
**કિટ્ટા** પું., બ. વ., **કિટ્ટી[૧]** સ્ત્રી. [રવા.] જુઓ 'કટ્ટા.'
**કિટ્ટી[૨]** સ્ત્રી. એક જાતની વનસ્પતિ
**કિટ્સન લાઇટ** સ્ત્રી. [અં.] ઘાસલેટની કોઠી દ્વારા પમ્પિંગ પ્રકારથી બળતી તેજસ્વી બત્તી
**કિડકિડાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ગુસ્સાથી દાંત કચકચાવવા
**કિડની** સ્ત્રી. [અં.] મૂત્રપિંડ, ગુરદો, કુક્કો
**કિતવ** પું. [સં.] ધૂર્ત, ધુતારો, ઠગ. (૨) જુગારી
**કિતવી** સ્ત્રી. [સં.] ધુતારી (સ્ત્રી) [જગ્યા
**કિતવો** પું. [સં. कितव + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] છુપાવાની
**કિતાબ** સ્ત્રી. [અર.] પુસ્તક, ગ્રંથ
**કિતાબ-ખાનું** ન. [+ જુઓ 'ખાનું.'] **કિતાબ-ઘર** ન. [+ જુઓ 'ઘર.'] પુસ્તકાલય, ગ્રંથાલય, 'લાઇબ્રેરી'
**કિતાબ-નવી(-વે)શ** પું. [+ ફા. 'નવીશ્'] ગ્રંથ-લેખન કરનાર
**કિતાબ-પરસ્ત** વિ. [+ ફા.] ચોપડીઓના વાચનમાં મશગૂલ રહેનાર [પુસ્તકિયું
**કિતાબી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] પુસ્તકોને લગતું,
**કિત્તો** પું. [અર. કત્-અહ્] બરુ વગેરેની કલમ. (૨) ખેતરની જમીનનો ટુકડો. (૩) લખાણની નકલ, 'કૉપી' (ન. લ.) [કાપડ
**કિનખાબ** ન. [ફા.] જરીબુટ્ટાના વણાટનું એક રેશમી
**કિનાર, -રી** સ્ત્રી. ફા. + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કોઈ પણ વસ્તુની ધાર કે કોર, કાની. (૨) સાડી વગેરેની કોર ઉપર ચોડવામાં આવતી છૂટી પટ્ટી
**કિનારો** પું. [ફા. + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નદી તળાવ સમુદ્ર વગેરે જલાશયોનો કાંઠો, તટ
**કિન્ના-ખોર** વિ. [જુઓ 'કિન્નો' + ફા. પ્રત્યય] કિન્નાવાળું, વેર રાખનારું. (૨) દ્વેષીલું, ખારીલું
**કિન્ના-ખોરી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કિન્નો, વેરવૃત્તિ, 'વિક્ટિમિ-ઝેશન'. (૨) દ્વેષ, ખાર ['કિન્ના-ખોર.'
**કિન્ના-બાજ** વિ. [જુઓ 'કિન્નો' + ફા. પ્રત્યય] જુઓ
**કિન્નો** પું. [ફા. કીનહ્] દ્વેષ, ખાર, અંટસ
**કિફાયત** વિ. [અર.], **-તી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] સોંઘું, સસ્તું
**કિબરિયાઈ** સ્ત્રી. ભપકો, શોભા [જળઘોડો
**કિબોકો** પું. [સ્વાહિલી.] ઘોડા જેવું એક દરિયાઈ પ્રાણી,
**કિબ્લે-ગાહ** પું. [અર. કિબ્લહ્-ગાહ્] તીર્થસ્વરૂપ, પિતા, બાપ
**કિમધિકમ્** કે. પ્ર. [સં. किम् + अधिकम्] વિશેષ શું!

આનાથી વધારે શું ! [સફેદ કાપડ
**ક્રિમરિક** ન. [અં. કૅમ્બ્રિક્] નેનસુખના જેવું એક ચીકણું
**ક્રિમર્થમ્** ક્રિ. પ્ર. [સં. किम् + अर्थम्] શા માટે !
**ક્રિમોનો** પું. [જાપા.] જાપાની બનાવટનો એક પ્રકારનો ઝભ્ભો
**ક્રિયાડું** વિ. હોશિયાર, નિષ્ણાત. (૨) ચાલાક
**ક્રિયું** જુઓ 'કર્યું.' (લોકગીતમાં.)
**ક્રિરક્રિરાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ચરરર કરીને અવાજ થવો. (૨) રેતાળ હોવું [(લા.) અપમાન
**ક્રિરક્રિરી** સ્ત્રી. આંખમાં પડીને પીડા કરતું રજકણ. (૨)
**ક્રિરણ** ન. [સં.] સૂર્ય ચંદ્ર વગેરેની પ્રકાશ-રેખા, કર, રશ્મિ, મરીચિ [કિરણ એકઠાં મળે તે બિંદુ. 'ફોકસ'
**ક્રિરણ-કેંદ્ર** (-કેન્દ્ર) ન. [સં.] પ્રતિબિંબ પડ્યા પછી પ્રકાશનાં
**ક્રિરણ-ચિકિત્સા** સ્ત્રી. [સં.] સૂર્યનાં કિરણોથી રોગ મટાડવાની સારવાર
**ક્રિરણ-પુંજ** (-પુન્જ) પું. [સં.] કિરણોનો સમૂહ
**ક્રિરણ-પ્રસરણ** ન., **ક્રિરણ-પ્રસાર** પું. [સં.] કિરણોનો ફેલાવો
**ક્રિરણ-મય** વિ. [સં.] કિરણોથી ભરેલું [પ્રકાશાવરણ
**ક્રિરણ-માલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] કિરણોનું મંડળ, તેજોમંડળ,
**ક્રિરણમાલી** પું. [સં.] સૂર્ય
**ક્રિરણ-રેખા** સ્ત્રી. [સં.] તેજની રેખા, પ્રકાશની રેખા
**ક્રિરણ-રોક** વિ. [+ જુઓ 'રોકવું.'] કિરણોને અટકાવનારું, અ-પારદર્શક
**ક્રિરણ-લેખા** સ્ત્રી. [સં.] બે દૂરની જગ્યાઓ વચ્ચે કિરણ વડે સંદેશા ચલાવી શકાય તેવું યંત્ર
**ક્રિરણ-વંતું** વિ. [+ ગુ. 'વંતું' ત. પ્ર.] કિરણવાળું
**ક્રિરણ-વિદ્યા** સ્ત્રી., **ક્રિરણ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] કિરણને લગતી વિદ્યા, 'રેડિયોલૉજી' ['રેડિયોલૉજિસ્ટ
**ક્રિરણશાસ્ત્રી** વિ. પું. [સં.] કિરણને લગતી વિદ્યાનું જાણકાર,
**ક્રિરણ-સમૂહ** પું. [સં.] જુઓ 'કિરણ-પુંજ.'
**ક્રિરણાભેદ્ય** વિ. [+સં. अ-भेद्य.] જુઓ 'કિરણ-રોક.'
**ક્રિરણાલેખ્ય-કલા(-ળા)** સ્ત્રી. [+ સં. आ-लेख्य-कला] ફોટો પાડવાની કળા, 'ફોટોગ્રાફી'
**ક્રિરણાવરોધક** વિ. [સં. अव-रोधक] જુઓ 'કિરણ-રોક.'
**ક્રિરણાવરોધક-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] કિરણોનું રોકાણ
**ક્રિરણાવલિ(-લી, -ળિ, -ળી)** સ્ત્રી. [+ સં. आवलि, -ली] કિરણોની પંક્તિ, એક જ બિંદુમાં થઈને જતાં અનેક કિરણ [કિરણ-વંતું
**ક્રિરણાળ** વિ. [+ ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.] કિરણોવાળું,
**ક્રિરતાર** પું. [સં. कर्ता થી અર્વા. તદ્ભવ] સૃષ્ટિનો કર્તા પરમેશ્વર, સ્રષ્ટા, સરજનહાર
**ક્રિરપા** સ્ત્રી, [સં. कृपा, અર્વા. તદ્ભવ (ગ્રા.)] કૃપા, મહેરબાની
**ક્રિરપાણ** ન. [સં. कृपाण, અર્વા તદ્ભવ, પંજા.] નાની જાતની એક ખાસ તલવાર (શીખ લોકોની)
**ક્રિરમજી** વિ. એક જાતના કીડાઓમાંથી બનતા રંગનું, ઘેરું લાલ
**ક્રિરમાણી(-ની) અજમો** જુઓ 'કરમાણી અજમો.'
**ક્રિરાણું** જુઓ 'કરિયાણું.'

**ક્રિરાત** પું. [સં.] વનવાસી ભીલોની એક જાત. (સંજ્ઞા.) (૨) એ સંજ્ઞાના ભીલો વસતા હતા તેવો એક પ્રાચીન પ્રદેશ.(સંજ્ઞા.)
**ક્રિરાતિની, ક્રિરાતી** સ્ત્રી. [સં.] કિરાત જાતિની સ્ત્રી
**ક્રિરાયત** સ્ત્રી. [અર. કરાહિય્યત્] અણગમો, તિરસ્કાર, સૂગ, કરાઇયત [આપનાર, ભાડવાત, ભાડૂત
**ક્રિરાયા(-યે)દાર** વિ. [જુઓ 'કિરાયું' + ફા. પ્રત્યય] ભાડું
**ક્રિરાયું** ન. [અર. કિરાયહ્] ભાડું
**ક્રિરાયે-દાર** જુઓ 'કિરાયા-દાર.'
**ક્રિરા(-લા)વવું** સ. ક્રિ. સૂપડેથી ઝાટકવું
**ક્રિરિ** ન. [સં., પું.] ભૂંડ. (૨) ડુક્કર
**ક્રિરીચ** સ્ત્રી. [હિં.] બે-ધારી ઊભી તલવાર, કિર્ચ
**ક્રિરીટ** પું. [સં.] ઊભો મુગટ
**ક્રિરીટ-જ્યોતિ** સ્ત્રી. [+ સં. ज्योतिस्] ન. મુગટનો પ્રકાશ
**ક્રિરીટ-ધારી** વિ. [સં., પું.] માથા ઉપર કિરીટ-મુગટ ધારણ કર્યું છે તેવું. (૨) પું. રાજા
**ક્રિરીટી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'કિરીટ-ધારી'. (૨) પાંચ પાંડવોમાંનો ત્રીજો ભાઈ અર્જુન. (સંજ્ઞા.)
**ક્રિર્ચ** સ્ત્રી. જુઓ 'કિરીચ.'
**ક્રિર્ર** ક્રિ. વિ. [રવા.] પક્ષીઓનો એક પ્રકારનો અવાજ થાય એમ. (૨) પું. પક્ષીનો એવો અવાજ. (૩) વિ. ગીચ, ભરચક [નાદ. (૨) હર્ષ-ધ્વનિ
**ક્રિલ-કાર** પું. [રવા.] 'કિલ' એવો પક્ષીઓનો આનંદદર્શક
**ક્રિલકારવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'કિલકાર,' ના. ધા.] કિલકાર કરવો.
**ક્રિલકારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કિલકાર' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'કિલકાર.' [० પાડવી, ० મારવી (રૂ. પ્ર.) કિલકારવું]
**ક્રિલકિલ** પું. [સં] પક્ષીઓનો આનંદનો કલ-રવ [રમત
**ક્રિલકિલ-કાંટો** પું. [+જુઓ 'કાંટો.'] (લા.) છોકરાઓની એક
**ક્રિલકિલવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'કિલકિલ.' ના. ધા.] જુઓ 'કિલકિલ'. એવો અવાજ કરવો ['કિલકિલ.'
**ક્રિલ-કિલા** સ્ત્રી. [સં.], **-કાર** પું. [+ સં. °कार] જુઓ
**ક્રિલકિલાટ** પું. [જુઓ 'કિલકિલવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.], **-ર** પું. [જુઓ 'કિલકિલા' + સં. °कार], **ક્રિલ-રવ** પું. [સં.] 'કિલકિલ' અવાજ, હર્ષનો કલરવ
**ક્રિલકિલારવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'કિલકિલાર,' ના. ધા.] જુઓ 'કિલકિલવું.' [ત. પ્ર.] જુઓ 'કિલકિલ'
**ક્રિલકિલારો** પું. [જુઓ 'કિલકિલાર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે
**ક્રિલકિલાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'કિલકિલ,' ના. ધા.] જુઓ 'કિલકિલવું.' [ભાવની એક તરેહ. (કાવ્ય.)
**ક્રિલ-કિંચિત્** (-કિઞ્ચિત્) ન. [સં. किंचित् દ્વારા] શૃંગાર-
**ક્રિ(-કી)લવવું** સ. ક્રિ. [રવા.] હસાવવું, ખુશ કરવું
**ક્રિલાવવું** જુઓ 'કિરાવવું.' [રાખેલું દોરડું
**ક્રિલાવો** પું. મહાવતને ચડવા માટે હાથીને ગળે લટકતું
**ક્રિલો** પું. [અં.] દશાંશ પદ્ધતિનાં તોલ-માપ વગેરે માટેનો ૧૦૦૦ નો એકમ
**ક્રિલો-ગ્રામ** પું. [અં.] એક મણના ૧૯ મા ભાગ લગભગનું વજન— એવા દશાંશ પ્રકાના ૧૦૦૦ ગ્રામનું વજન. [૧ કિલો

(ગ્રામ)= ૮૦ તોલાના પાકા શેરથી થોડું વધુ]
**ક્રિલો-મીટર** પું. [અં.] દશાંશ એક હજાર મીટરના અંતરનું માપ– ૮/૫ મીટર= ૧ માઇલ
**ક્રિલો(-લ્લો)લ** પું. જુઓ 'કલ્લોલ.' [કલ્લોલ કરવું
**ક્રિલો(-લ્લો)લ(-ળ)વું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'કિલોલ.' ના. ધા.]
**ક્રિલો-લીટર** પું. [અં.] ૮૦ તોલા પ્રવાહી માપથી થોડું વધુ–૧૦૦૦ દશાંશ પ્રકારના લીટરનો એકમ
**ક્રિલો-વોલ્ટ** પું. [અં.] વીજળીની શક્તિ માપવા વપરાતું એક દશાંશ માપ
**ક્રિલોળવું** જુઓ 'કિલોલવું.' [અપરાધ. (૩) રોગ
**ક્રિલ્બિ(-લ્મિ,-લ્વિ)ષ** ન. [સં.] પાપ. (૨) ગુનો, વાંક,
**ક્રિલ્બિ(-લ્મિ,-લ્વિ)ષ-હારી** વિ. [સં., પું.] પાપ હરનાર
**કિલ્લા(-લ્લે)-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [જુઓ 'કિલ્લો' + ફા. 'બન્દ્'] જુઓ 'કિલ્લે-બંદ.'
**કિલ્લાણુ** ન. [મરા.] જુઓ 'કિલકિલ.'
**કિલ્લી** જુઓ 'કીલી.'
**કિલ્લી-દાર** જુઓ 'કીલી-દાર.' [મટકું
**કિલ્લું** ન. અનાજમાં પડતું એક જીવડું, ધનેડું, ખોટલું,
**કિલ્લે-ગાહ** સ્ત્રી. [અર. + ફા.] કિલ્લો હોય તેવી જગ્યા
**કિલ્લે-દાર** વિ. [અર. + ફા. પ્રત્યય] ફરતો કિલ્લો આવ્યો હોય તેવું (બાંધકામ). (૨) પું. કિલ્લાનો રક્ષક અમલદાર, દુર્ગાધ્યક્ષ, ગઢપતિ, કોટવાળ
**કિલ્લેદારી** સ્ત્રી. [ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર. ] કિલ્લેદાર અમલદારની ફરજ. (૨) કિલ્લેદારને મળતું વેતન
**કિલ્લે-બંદ** (-બન્દ) વિ. [અર. + ફા.] જેને ફરતી કિલ્લાની દીવાલ છે તેવું (રાજમહાલય નગર વગેરે), કિલ્લે-બંધ
**કિલ્લેબંદી** (-બન્દી) [અર. + ફા.] ફરતી કિલ્લાની દીવાલનું હોવાપણું, કિલ્લેબંદી
**કિલ્લે-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [જુઓ 'કિલ્લા-બંધ;' હકીકતે 'બંદ'ના સાદશ્યે સંસ્કૃતીકરણ.] જુઓ 'કિલ્લા-બંદ.'
**કિલ્લે-બંધી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કિલ્લે-બંદી' અને 'કિલ્લે-બંધ.'] જુઓ 'કિલ્લેબંધી.'
**કિલ્લો** પું. [ અર. કિલ્અહ્ ] નગર રાજમહાલય મંદિર વગેરે ફરતી રક્ષણ માટે કરવામાં આવેલી દીવાલવાળું સ્વરૂપ, દુર્ગ, કોટ, ગઢ, 'ફૉર્ટ,' 'કૅસલ.' [-લ્લા ઉપર હલ્લો (-રથ-) (રૂ. પ્ર.) એક રમત. -લ્લા બાંધવા (રૂ. પ્ર.) કલ્પનામાં વિહરવું. ૦ તોડવો (રૂ.પ્ર.) શેતરંજની રમતમાં સામે રમનારના પાદશાહને કોઈ પણ ઘરમાં સુરક્ષિત રહેવા ન દેવો. ૦ બાંધવો (રૂ.પ્ર.) કલ્પનામાં રાચવું]
**કિલ્લોલ** જુઓ 'કિલોલ.'
**કિલ્વિષ** જુઓ 'કિલ્બિષ.'
**કિલ્વિષ-હારી** જુઓ 'કિલ્બિષ-હારી.'
**કિશ(-સ)મિશ(-સ)** સ્ત્રી. [અર.] નાના દાણાની બી વિનાની રાતી દ્રાક્ષ
**કિશ(-સ)લય** ન. [સં. પું., ન.] વૃક્ષ વગેરે વનસ્પતિનો અંકુર, ફણગો, કોંટો
**કિશોર** પું. [સં.] અગિયારથી લઈ પંદર વર્ષ સુધીનો બાળક
**કિશોર-અવસ્થા** સ્ત્રી. [સં. સંધિ વિના] જુઓ 'કિશોરાવસ્થા.'
**કિશોર-ગૂગળ** પું. [ + જુઓ 'ગૂગળ.' ] ગૂગળની બનાવટનું એક ઔષધ
**કિશોર-મૂર્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કિશોર.'
**કિશોર-વય** ન., સ્ત્રી. [સં. °વયસ્ ન.] જુઓ 'કિશોરાવસ્થા.'
**કિશોર-સંઘ** (-સઙ્ઘ) પું. [સં.] કિશોરોનું મંડળ
**કિશોરાવસ્થા** સ્ત્રી. [ +સં. અવ-સ્થા ] બાળકની અગિયારથી પંદર વર્ષ સુધીની ઉંમર
**કિશોરી** સ્ત્રી. [ સં. ] અગિયારથી લઈ પંદર વર્ષ સુધીની બાળકી [તરાપો
**કિશ્તી(-સ્તી)** સ્ત્રી. [ફા. કિશ્તી] હોડી, નાનો મછવો કે
**કિષ્કિંધા** (કિષ્કિન્ધા) સ્ત્રી. [સં.] રામાયણ-કાલની વાનરોની રાજધાનીની દક્ષિણ ભારતની એક પ્રાચીન નગરી (આજની અનાગોંદી નજીકનું એનું સ્થાન). (સંજ્ઞા.)
**કિષ્કુ** પું. [સં.] કોણીથી હથેળીની મધ્યમાં આંગળી સુધીનો ભાગ અને એટલા માપનો એકમ
**કિષ્કુ-હસ્ત** પું. [સં.] એ વેંત કે ૨૪ આંગળનું માપ
**કિસમ** સ્ત્રી. [ અર. કિસ્મ્ ] પ્રકાર, રીત, તરહ, જાત
**કિસમિસ** જુઓ 'કિશમિશ.'
**કિસલય** જુઓ 'કિશલય.'
**કિસાન** પું. [સં. कृषेण > પ્રા. किसाण > હિં. 'કિસાન'] ખેડૂત, ખેડુ, કૃષિકાર [ખેડૂત-સંઘ
**કિસાન-સંઘ** (-સઙ્ઘ) પું. [ + સં. ] કિસાનોનું મંડળ,
**કિસ્તી** જુઓ 'કિશ્તી.'
**કિસ્મત** ન. [અર.] ભાગ્ય, નસીબ, તકદીર, કરમ. [૦ અજમાવવું (રૂ. પ્ર.) ભાગ્યની પરીક્ષા કરવી. ૦ ઊલટી જવું, ૦ પલટવું, ૦ ફરવું (રૂ. પ્ર.) નસીબમાં ફેરફાર થવો. ૦ ખૂલવું, ૦ જાગવું (રૂ. પ્ર.) ભાગ્યોદય થવો. ૦ ફૂટવું (રૂ. પ્ર.) પડતી થવી. ૦ના હેઠા (રૂ. પ્ર.) ભાગ્ય-હીન ]
**કિસ્સો** પું. [ અર. કિસ્સહ્ ] અદ્ભુત ચમત્કારી વાત. (૨) કથા, વાત, કહાણી. [ ૦ ઉડાવવો, ૦ ગોઠવવો (રૂ. પ્ર.) યુક્તિ કરવી. (૨) અટો લગાવવો. ૦ કરવો (રૂ. પ્ર.) યુક્તિ રચવી ] [જૂ. ગુ. તત્સમ ] કયાં, કયે ઠેકાણે!
**કિહાં** ક્રિ.વિ. [ સં. कस्मात् > પ્રા. कम्हा > અપ. कहां >
**કિંકર** (કિઙ્કર) પું. [સં.] નોકર, ચાકર, સેવક, દાસ
**કિંકર-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. (કિઙ્કર-) [સં.] ચાકરપણું, ચાકરી, નોકરી [ઘૂઘરીવાળો કંદોરો
**કિંક(-કિ)ણી** (કિઙ્ક(-ઙ્કિ)ણી) સ્ત્રી. [સં.] ઘૂઘરી. (૨)
**કિંકરી** (કિઙ્કરી) સ્ત્રી. [સં.] નોકરડી, ચાકરડી, દાસી, સેવિકા [કરવું એ
**કિં-કર્તવ્ય** (કિઙ્કર્તવ્ય) ન. [સં.] શું કરવું અને શું ન
**કિંકર્તવ્ય-તા** (કિઙ્કર્તવ્યતા) સ્ત્રી. [સં.] શું કરવું અને શું ન કરવું એવી પરિસ્થિતિ
**કિંકર્તવ્ય(૦ તા)-મૂઢ** (કિઙ્કર્તવ્ય-) વિ. [સં.] શું કરવું અને શું ન કરવું એનો જેને વિચાર નથી આવતો તેવું મૂઢ [કરવું એવી પરિસ્થિતિ, કિંકર્તવ્યતા
**કિં-કાર્યતા** (કિઙ્કાર્યતા) સ્ત્રી. [સં.] શું કરવું અને શું ન
**કિંકિણાટ** (કિઙ્કિ-) પું. [ સં. किङ्कणी + ગુ. 'આટ' ત.પ્ર. ]

ઘૂઘરીઓનો ખણખણાટ, ઘૂઘરીઓના પ્રકારનો ખણખણાટ
**કિંક્રિણી** (કિઙ્‌કિણી) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કિંકણી.'
**કિંગ** (કિઙ્ગ) પું. [અં.] રાજા
**કિંગલાણ** ન. [જુઓ 'કિંગલાવું' + ગુ. 'આણ' કૃ. પ્ર.] કિંગલાવું એ, આનંદનો મલકાટ. [-ણે ચઢ(-ઢ)વું (રૂ.પ્ર.) હરખાઈ જવું]
**કિંગલાવવું** જુઓ નીચે 'કિંગલાવું'માં.
**કિંગલાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] હરખાવું, ખુશ ખુશ થવું, મલકાવું **કિંગલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**કિંચિજ્જ્ઞ** (કિઞ્ચિજ્જ્ઞ) વિ. [સં. किंचित् + ज्ञ, સંધિથી] કેંક જાણનારું, થોડુંક જાણનાર
**કિંચિત્** (કિઞ્ચિત્) સર્વ., વિ. [સં.] કાંઈક, થોડુંક જ, સહેજસાજ, જરાક
**કિંચિત્કર** (કિઞ્ચિત્કર) વિ. [સં.] કેંક માત્ર કરનારું, થોડું કરનારું, સહેજસાજ કરનારું
**કિંચિદપિ** (કિઞ્ચિદપિ) સર્વ., વિ. [સં. किंचित् + अपि, સંધિથી] થોડું પણ, જરા જેટલું પણ
**કિંચિન્માત્ર** (કિઞ્ચન્માત્ર) વિ. [સં. किंचित् + मात्र, સંધિથી] અત્યંત થોડું, જરાક જ, સહેજ સાજ જ
**કિંચિદૂન** (કિઞ્ચિદૂન) વિ. [સં. किंचित् + ऊन, સંધિથી] થોડુંક ઊણું, કેંક ઓછું
**કિંડર-ગાર્ટન** (કિણ્ડર-) ન. [જર્મ.] ગમ્મત સાથે જ્ઞાન આપવાની બાળકો માટેની કેળવણી-પદ્ધતિ
**કિંતુ** (કિન્તુ) ઉભ. [સં.] પરંતુ, પણ
**કિંનર** (કિન્નર) પું. [સં.] એક પ્રકારની અર્ધદૈવી જાત, કુબેરનો ગણ (મુખ માણસનું, શરીર ઘોડાનું મનાતું)
**કિંનર-કંઠ** (કિન્નર-કણ્ઠ) પું. [સં.] કિંનરના જેવો ગાવામાં મધુર અવાજ
**કિંનર-કંઠી** (કિન્નર-કણ્ઠી) વિ., સ્ત્રી. [સં.] કિંનર-કંઠવાળી ગાનારી સ્ત્રી
**કિંનરાધિપ, કિંનરાધીશ** (કિન્નરા-) પું. [+ સં. अधिप, अधीश] કિંનરોનો સ્વામી-કુબેર
**કિંનરી** (કિન્નરી) સ્ત્રી. [સં.] કિંનર સ્ત્રી. (૨) (લા.) એક તંતુવાદ્ય
**કિંનરી વીણા** (કિન્નરી-) સ્ત્રી. [સં.] એક ખાસ પ્રકારની વીણા
**કિંનરેશ, -શ્વર** (કન્નરે-) પું. [+ સં. ईश, ईश्वर] જુઓ 'કિંનરાધિપ.'
**કિં-પુનઃ** (કિમ્પુનઃ) ઉભ. [સં.] એમાં વળી વિશેષ શું?
**કિંપુરુષ** (કિમ્પુરુષ) પું. [સં] જુઓ 'કિંનર.'
**કિં-બહુના** (કિમ્બહુના) ઉભ. [સં.] વિશેષ કહેવાનું શું! (૨) ઊલટ પક્ષે. (૩) ટૂંકમાં, સંક્ષેપમાં
**કિંમત** (કિમ્મત) જુઓ 'કીમત.'
**કિંમત-વાર** (કિમ્મત-) જુઓ 'કીમત-વાર.'
**કિંમતી** (કિમ્મતી) જુઓ 'કીમતી.'
**કિં-વદંતી** (કિંવદન્તી) સ્ત્રી. [સં.] લોકવાયકા, અનુશ્રુતિ, જનાપવાદ, ગામ-ગપાટો
**કિંવા** (કિંવા) પું. [સં.] અથવા, યા, યાને, યાતો, કે
**કિંશુક** (કિંશુક) પું. [સં.] ખાખરાનું ઝાડ, પલાશ. (૨) ન. ખાખરાનું ફૂલ, કેસૂડું
**કીકરો** પું. ચૂનો બનાવવા માટેનો કાંકરો, ચૂનાના પથ્થરનો કાંકરો
**કીકલ, ૦ડું** વિ. [જુઓ 'કીકલું' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'કીકલું.' (પદ્યમાં.)
**કીકલાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] આનંદમાં આવી જવું, કિંગલાવું. **કિકલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**કીકલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કીકલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાની કીકી, નાની છોકરી
**કીકલો** પું. [જુઓ 'કીકો' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનો કીકો, નાનો છોકરો
**કીકાકીક** સ્ત્રી. [રવા.] કિલકાર, કિલકિલાટ
**કીકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કીકો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] છોકરી, બાળકી, ગગી. (૨) આંખમાંની પૂતળી, આંખનો તારો
**કીકી-પાન** (-ન્ય) સ્ત્રી. છોકરીઓની એક રમત
**કીકો** પું. બાળક, છોકરો, ગગો
**કીચ(૦ડ)** પું. [રવા.] કાદવ, ગારો
**કીચક** પું. [સં.] પોલો વાંસ. (૨) મંદિરોમાં સ્તંભો ઉપર કોતરાયેલી કાંઈક વિકૃત માનવ-મુખાકૃતિ. (શિલ્પ). (૩) મહાભારતમાં વિરાટ રાજાનો તે તે સાળો (સોએ ભાઈ 'કીચક' કહેવાયા છે.) (સંજ્ઞા.)
**કીચકો** પું. ઠળિયો
**કીચડ** જુઓ 'કીચ.'
**કીચિયું** ન. [જુઓ 'કીચ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] પાણી ભર્યું રહે તેવી રેચક જમીન
**કીચેકીચું** વિ. [જુઓ 'કીચ,' દ્વિર્ભાવ. + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] સડીને ગદગદી ગયેલું
**કીજિયે, કીજે** આજ્ઞા., બી.પુ. [સં. क्रियते > પ્રા. किज्जइ, किज्जिइ દ્વારા જૂ. ગુ. 'કીજઇ', 'કીજિઇ' વર્ત. કા., કર્મણિ, ત્રી. પુ., એ. વ. દ્વારા] કરો (આદરપૂર્વક)
**કીટ**[1] પું. [સં.] કીડો. (૨) (લા.) વિ. બધું મુખપાઠ હોય તેવું. (૩) બધું મુખપાઠ રાખ્યું હોય તેવું. (૪) પૂરું માહિતગાર. (૫) કાબેલ, હોશિયાર
**કીટ**[2] પું. [દે. પ્રા. किट्ट] ધાતુનો મેલ, કાટ, કિટોડો. (૨) ગઠ્ઠો. [૦ નાં લાકડાં (રૂ. પ્ર.) ગાંઠાને લીધે તરત ન સળગે તેવાં લાકડાં]
**કીટક** પું. [સં.] જુઓ 'કીટ.[1]'
**કીટક-નાશક** વિ. [સં.] કીડાનો નાશ કરનારું, કીટ-ઘ્ન
**કીટકશાસ્ત્ર** ન. [સં.] કીડાઓને લગતી વિદ્યા, કીડા-શાસ્ત્ર, જંતુ-શાસ્ત્ર, 'એન્ટોમોલૉજી'
**કીટક-શાસ્ત્રી** પું. [સં.] કીડા-શાસ્ત્રી, જંતુશાસ્ત્રી, 'એન્ટોમોલૉજિસ્ટ'
**કીટ-ખદું** વિ. [સં. + જુઓ 'ખાવું' દ્વારા.] કીડાઓએ ખોતરી કાઢેલું. (૨) શરીર ઉપર જૂ પડી હોય તેવું
**કીટ-ખાધું** વિ. [સં.+ જુઓ 'ખા'નું ભૂ.કૃ.] કીડાઓએ ખાધેલું
**કીટ-ઘ્ન** વિ. [સં.] કીડાઓનો નાશ કરનાર, જંતુ-ઘ્ન
**કીટ-ભક્ષક** વિ. [સં.], **કીટ-ભક્ષી, કીટ-ભોજી** વિ. [સં., પું.] કીડાઓનો આહાર કરનારું
**કીટભ્રમર-ન્યાય** પું. [સં.] ભમરીના ડંખના ભયથી કીડો સ્મરણ કર્યા કરતાં કરતાં ભમરી થઈ જાય એવી માન્યતા
**કીટ-મણિ** પું. [સં.] આગિયો, ખદ્યોત, પતંગિયું
**કીટલી** સ્ત્રી. [અં. કેટલ્] ચા કૉફી વગેરે ઉકાળવાનું નાળચાવાળું સાધન, ચા કૉફી રાખવાનું એક સાધન (ધાતુનું કે ચિનાઈ માટી વગેરેનું)
**કીટ-વિજ્ઞાન** ન. [સં.] જુઓ 'કીટક-શાસ્ત્ર.'

**કીટ-વિજ્ઞાની** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'કીટક-શાસ્ત્રી.'

**કીટ-શાસ્ત્ર** જુઓ 'કીટક-શાસ્ત્ર.'

**કીટશાસ્ત્રી** જુઓ 'કીટકશાસ્ત્રી.' [જીવાત, જીવાણુ

**કીટાણુ** ન., બ. વ. [સં. कीट + अणु, પું.] નાની નાની

**કીટાવસ્થા** સ્ત્રી. [સં. कीट + अव-स्था] કીડાના રૂપની સ્થિતિ

**કીટાં** ન., બ. વ. લાકડાં

**કીટિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'કીટિયું.'] બાળવામાં કામ લાગે તેવાં ઝીણાં લાકડાં, ખરપટિયાં

**કીટિયું** વિ. [જુઓ 'કીટ²' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] છાસવાળું. (૨) કપાસનાં કાલાંની કોતરીના કણવાળું, કીટીવાળું. (૩) ન. લાકડાની ચીપ, લાકડાનો પાતળો કટકો. (૪) સળગતું લાકડું

**કીટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કીટ²' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કપાસનાં કાલાંની કોતરીના–કાપડના વણાટમાં ચોટેલા–કણ. (૨) રાઈનાં ફોતરાં. (૩) ખાજાં વગેરેની ભૂકી. (૪) રવો, મારો, દાણા જેવો નાનો નાનો કણ [લાગતું, કાદવિયું

**કીટીડું** વિ. [જુઓ 'કીટી' + 'ડું' સ્વાર્થે પ્ર.] કાદવ જેવું

**કીટીડો** પું. [જુઓ 'કીટીડું.'] કીટોડો. (૨)(લા.) માંસ, પરમાટી

**કીટું** વિ. [જુઓ 'કીટ²' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] કાટવાળું. (૨) ઘીને તાવ્યા પછી નીચે રહેતી બળેલી છાસનો મેલ. (૩) કચરો, કસ્તર

**કીટો** પું. [જુઓ 'કીટું.'] ધાતુનો મેલ, કાટ, કીટોડો. (૨) ઈંટો કે નળિયાં વગેરે પકવાતાં માટી બળીને થઈ જતો ગઠ્ઠો. (૩) બાવળ અથવા ખેરનો ટુકડો (બળતણ માટેનો). (૪) કચરો, મળ. (૫) નઠારી વસ્તુ

**કીટોકીટ** વિ. [જુઓ 'કીટ,³' દ્વિર્ભાવ.] સંપૂર્ણ, પૂરેપૂરું

**કીટોડો** પું. [જુઓ 'કીટો' + ગુ. 'ડો' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'કીટો.'

**કીડ** (-ડય) સ્ત્રી. [સં. कीटी > પ્રા. कीडी] નાની નાની જીવાત. (૨) કરડવાથી થતી વેદના. (૩) ખજવાળ, ખરજ, ખૂજલી, ચળ. (૪) ચામડી ઉપર દાદર અને એ પ્રકારનો રોગ. (૫) ચામડાની એક જાત [ખવાયેલું, કીટ-ખદુ, કીટ-ખાધું

**કીડ-ખદું** (કીડય-) વિ. [જુઓ 'કીડ' + 'ખાવું.'] કીડાથી

**કીડ-ખાઈ** (કીડય-) વિ. [જુઓ 'કીડ' + 'ખાવું' દ્વારા.] (લા.) શીળીના ડાઘવાળું, બળિયાનાં નિશાનવાળું

**કીડા-માર** વિ. [જુઓ 'કીડો' + 'મારવું.'] કીડાઓને મારી નાખનારું. (૨) ન. એ નામનું એક પંખી

**કીડા-મારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કીડા-માર' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] જમીન ઉપર થૂંબડાંવાળી થોડામાં પથરાતી એક વેલ (જેનાં મૂળિયાં ચાવવાથી કિવિનાઇન જેવી અસર થયે મેલેરિયા દૂર થાય છે.)

**કીડિયા-નગરું** ન. [જુઓ 'કીડિયું' દ્વારા.] હાથે પગે કે શરીરના કોઈ પણ ભાગમાં ફોડકીઓ થયે એમાં જીવાત પડે તેવો રોગ [ખોટાં-ચીડિયાંની ભાત

**કીડિયા-ભાત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કીડિયું' + 'ભાત²'] કાચનાં

**કીડિયારું** ન. [સં. कीटिकागारक- > પ્રા. कीडिआरअ-] કીડીનું ઘર, કીડીઓનું દર. (૨) કીડીઓનો સમૂહ. (૩) કીડી ન ચડે માટે પાણી કે તેલ ભરી પાયા નીચે કે વાસણ નીચે મૂકાતું પાસનું. (૪) જુઓ 'કીડિયા-નગરું.' [० ઊભરાવું (રૂ. પ્ર.) કીડીઓનો સમૂહ ઊભરાઈ પથરાઈ જવો. ० પૂરવું (રૂ. પ્ર.) કીડીઓનાં દર આસપાસ લોટ ભરભરાવવો (કીડીઓ ખાય એ માટે)]

**કીડિયા-સ(-સે)ર** (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કીડિયું' + 'સ(-સે)ર.'] કાચનાં કીડિયાં-મોતી પરોવી કરેલો દોરો (કંઠમાં પહેરવાનો)

**કીડિયા-હાર** પું. [જુઓ 'કીડિયું' + સં.] જુઓ 'કીડિયા-સર.'

**કીડિયું** ન. [જુઓ 'કીડી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] એક જંતુ. (૨) (લા.) (આકાર-સામ્યે) દોરામાં પરોવાય તે કાચનો કઠણ કે કોતરી પ્રકારનો જુદા જુદા રંગનો પારો, ચીડિયું. (૩) જુઓ 'કીડિયા-સર.'

**કીડી** સ્ત્રી. [સં. कीटिका > પ્રા. कीडिआ] એક નાનું ષટ્પદી જંતુ, પિપીલિકા (લાલ કાળી વગેરે જાતોની). [० ઉપર કટક (-ઉપરય-) (રૂ. પ્ર.) નબળા ઉપર સબળાનું આક્રમણ. ० ઓ ઊભરાવી (રૂ. પ્ર.) ઘણાં માણસોનું ભેળું થવું. ० ઓ ચડ(-ઢ)વી (રૂ. પ્ર.) કામ કરવા ઉત્સાહ વધવો. (૨) કામ કરવાથી કંટાળવું. ० ના પગમાં ઘૂઘરા (રૂ. પ્ર.) અશક્ય વસ્તુ. ० ના મોંમાં કાળીંગડું (-મોંઃમાં-) (રૂ. પ્ર.) નાને મોઢે મોટી વાત. ० ને કોગળે રેલ (રૂ. પ્ર.) અશક્ય વાત. ० ને કોશનો ડામ (-કોશ્ય-) (રૂ. પ્ર.) હલકા ગુના માટે મોટી સજા. ० ને પાંખો આવવી (રૂ. પ્ર.) નવી શક્તિ આવવી, નવું બળ આવવું. ० ને વેગે (રૂ. પ્ર.) બહુ જ ધીમી ગતિએ. ० નો કુંજર (-કુઞ્જર), ० નો વાઘ (રૂ.પ્ર.) નાની વાતને મોટું સ્વરૂપ. ० નો ખાધેલ (રૂ. પ્ર.) નબળો, બળ વગરનો માણસ. (૨) નીવડી આવેલો માણસ]

**કીડી-કં(-કી)થવો** પું. [જુઓ 'કીડી' + 'કં(-કી) થવો.'] કીડી અને કંથવો નામની જીવાત

**કીડી-નગરું** જુઓ 'કીડિયા-નગરું.'

**કીડીનો તેજાબ** પું. એ નામનો એક તેજાબ, 'ફોર્મિક એસિડ'

**કીડી-મ(-મં)કોડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કીડી' + 'મ(-મં)કોડી.'] કીડી મકોડી વગેરે નાનાં નાનાં જંતુ [ધીમો વેગ, મંદ ગતિ

**કીડી-વેગ** પું. [જુઓ 'કીડી' + સં.] કીડીના જેવો ખૂબ જ

**કીડો** પું. [સં. कीटक- > પ્રા. कीडअ-] કોઈ પણ પ્રકારનું નાનું મોટું જંતુ. (૨)(લા.) હોશિયાર, નિષ્ણાત, કીટ. [-ડા ખદબદવા, -ડા પડવા (રૂ. પ્ર.) જીવાત પડી જાય એ રીતે સડી જવું. (૨) દોષ કે ખોડખાપણ હોવાં. ० પેસવો (-પેસવો) (રૂ. પ્ર.) ફિકર થવી, ચિંતા થવી. ० સળવળવો (રૂ. પ્ર.) વિચારનો વેગ આવવો. (૨) બોલ્યા વિના ન રહેવું. કાનના કીડા ખરે તેવું (રૂ. પ્ર.) અત્યંત અશ્લીલ. કાયદાનો કીડો (રૂ. પ્ર) કાયદાના જ્ઞાનમાં હોશિયાર. ઘરનો કીડો (રૂ. પ્ર.) ઘરનો સંપૂર્ણ માહિતગાર]

**કીણ** ન. ફોડની એક જાત

**કીણ-કીણી** સ્ત્રી. [રવા.] મંજીરાંનો અવાજ

**કીથ** (-થ્ય) સ્ત્રી. નાળિયેરનાં પાનની ગૂંથેલી દોરી

**કીથવો** પું. જુઓ 'કંથવો' (નાની જીવાત).

**કીધ¹⁻²** ભૂ. કા. જુઓ 'કીધું¹⁻²' (પદ્યમાં.)

**કીધું¹⁻²** ભૂ. કૃ. ભૂ. કા. [સં. कृतक- > શૌ. પ્રા. किदअ- દ્વારા વિકસિત] કર્યું (સૌ. અને સુ. બાજુ પ્રચલિત)

**કીધું²** ભૂ. કૃ., ભૂ. કા. [સં. कथित- > પ્રા. શૌ. कधिद- દ્વારા

વિકસિત] કર્યું (સૌ.) [બી ભૂ. કૃ.] કરેલ, કરેલું

**કીધેલ,[૧] -લું[૧]** ભૂ. કૃ., ભૂ. કા. [જુઓ 'કીધું[૧]' + ગુ. 'એલું'

**કીધેલ[૨], -લું[૨]** ભૂ. કૃ., ભૂ. કા. [જુઓ 'કીધું[૨]' + ગુ. એલું' બી ભૂ. કૃ.] કહેલ, કહેલું

**કીના-ખોર** વિ. [જુઓ 'કીનો'+ફા. પ્રત્યય] જુઓ 'કિન્ના-ખોર.'

**કીનાખોરી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'કિન્ના-ખોરી.'

**કીના-બાજ** વિ. [જુઓ 'કીનો' + ફા. પ્રત્યય] જુઓ 'કિન્ના-ખોર.'

**કીનો** જુઓ 'કિન્નો.' [ષડ્જ–'સા' સ્વર. (સંગીત.)

**કી-નોટ** સ્ત્રી. [અં.] સંગીતમાં દરેક સપ્તકનો પોતાને અભીષ્ટ

**કીબર (-રચ), -રી** સ્ત્રી. એ નામની રૂંછાંવાળી છાલની વનસ્પતિ

**કી-બોક્સ** સ્ત્રી. [અં.] ચાવીઓની પેટી

**કી-બોર્ડ** ન. [સં.] મોટા મકાનના અનેક ભાગોના ઓરડાઓનાં તાળાંઓની ચાવીઓ સાથે રાખવાનું પાટિયું. (૨) ટાઇપરાઇટર ટેલિપ્રિન્ટર વગેરેના વર્ણોની ચાવીઓનું માળખું

**કીમ** ન. એક પક્ષી

**કીમત** સ્ત્રી. [અર., ગુ.માં 'કિંમત.'] મૂલ્ય, ભાવ, દામ, દર, 'પ્રાઈસ,' 'વેલ્યૂ.' (૨) (લા.) આંકણી. (૩) કદર, બૂજ. [૦ **આંકવી**, ૦ **કરવી** (રૂ. પ્ર.) મૂલ્યનો અંદાજ કરવો. (૨) કદર કરવી. ૦ **ચૂકવવી** (રૂ. પ્ર.) ખરીદવાને પૈસા આપવા. ૦ **થવી** (રૂ. પ્ર.) પરીક્ષાથી મૂલ્ય નક્કી થવું. ૦ **પડવી**, ૦ **બેસવી** (-બૅસવી) (રૂ. પ્ર.) ખરીદીનો આંક આપવો, મૂલ્ય થવું. ૦ **મૂકવી** (રૂ.પ્ર.) વેચાણનો આંક લખવો. ૦ **લગાવવી** (રૂ. પ્ર.) આંક સૂચવી માગણી કરવી]

**કીમત-વાર** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કીમત' + સં.] અક્કેક વસ્તુ અને એની સામે એ દરેકની કિંમત હોય એમ

**કીમિયા-ગર** વિ. [અર. + ફા. પ્રત્યય.] કીમિયો કરનાર, રાસાયણિક પરિવર્તનમાં પ્રવીણ. (૨) (લા.) જાદૂગર. (૩) ધૂર્ત, ધુતારો

**કીમિયાગ(-ગી)રી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કીમિયાગર' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર. 'ગ'નો વિકલ્પે 'ગી' પણ પ્રચારમાં છે.] કીમિયાગરની કળા, કીમિયો

**કીમિયો** પું. [અર. કીમિયા] ધાતુમાં ભેળસેળ કરવાની ગુપ્ત કળા. (૨) (લા.) જાદૂ, ઇલમ. (૩) સરળતાથી પૈસા કમાવાની કળા. (૪) યુક્તિ, હિકમત, તદબીર

**કીર** પું. [સં.] પોપટ, સૂડો

**કીરચ** જુઓ 'કરચ.'

**કીરત (-ત્ય)** સ્ત્રી. [સં. कीर्ति, અર્વા. તદ્ભવ] કીર્તિ, યશ, પ્રતિષ્ઠા, આબરૂ [ગુણગાન, એની લીલાનું ગાન

**કીરતન** ન. [સં. कीर्तन, અર્વા. તદ્ભવ] કીર્તન, પરમાત્મતત્ત્વનું

**કીરતનિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'કીરતનિયો.'] કીર્તન ગાવામાં વપરાતાં કાંસિયાં અને ઝાંઝ વગેરે વાદ્ય [કીર્તનિયો

**કીરતનિયો** પું. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કીર્તન ગાનારો કલાકાર,

**કીર-દમન** ન. [અસ્પષ્ટ + સં.] શરીરના અવયવોને અચેતન બનાવવા વપરાતી એક ઝેરી વનસ્પતિ

**કીરવો** પું. [સં. कीर દ્વારા] પોપટ

**કીર્તન** ન. [સં.] કથન, ઉક્તિ, કહેવું એ. (૨) પરમાત્મતત્ત્વની લીલાનું કે અન્ય કોઈ પણ તેજસ્વી વ્યક્તિનું ગુણગાન. (૩) એ ગુણગાન માટેનું ગેય પદ્ય

**કીર્તન-કાર** વિ. [સં.] કીર્તનોની રચના કરનાર. (૨) કીર્તન ગાનાર, કીર્તનિયો [એક ગુણગાન કરવાની ભક્તિ

**કીર્તન-ભક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] પરમાત્મતત્ત્વની નવધા ભક્તિમાંની

**કીર્તન-માલા(-ળા)** સ્ત્રી., **કીર્તન-સંગ્રહ** (-સઙ્ગ્રહ) પું. [સં.], **કીર્તનાવલિ(-લી, -ળિ,-ળી)** સ્ત્રી., [સં. + आवली, -ळी], ગુણગાન માટેનાં ગેય પદોનો ક્રમિક સંગ્રહ

**કીર્તનિયો** વિ., પું. [+ ગુ- 'ઇયું' ત. પ્ર.] કીર્તન-કાર (૨).'

**કીર્તનીય** વિ. [સં.] કહેવા જેવું. (૨) ગુણગાન ગાવા જેવું. (૩) પ્રશંસા કરવા જેવું [સ્તુતિ, વખાણ, પ્રશંસા

**કીર્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ખ્યાતિ, નામના, યશ, આબરૂ. (૨)

**કીર્તિ-કલ(-ળ)શ** પું. [સં.] (લા.) ઉત્તમ કીર્તિ

**કીર્તિ-કાવ્ય** ન. [સં.] યશોગાનનું કાવ્ય, પ્રશસ્તિ

**કીર્તિ-ક્ષય** પું. [સં.] કીર્તિનો નાશ, બદનામી, અપયશ

**કીર્તિ-ગાન** ન., **કીર્તિ-ગાથા** સ્ત્રી. [સં.] યશોગાન, પ્રશસ્તિ

**કીર્તિ-ઘોષણા** સ્ત્રી. [સં.] યશનાં કાર્યોની જાહેરાત, પ્રશસ્તિની જાહેરાત [આવેલું

**કીર્તિત** વિ. [સં.] કહેવામાં આવેલું. (૨) વખાણવામાં

**કીર્તિ-દાન** ન. [સં.] ખ્યાતિ થાય એ માટે કરવામાં આવતી દેણગી [એ માટે દાન આપનારું

**કીર્તિદાની** વિ. [સં., પું.] કીર્તિદાન કરનારું, નામના મળે

**કીર્તિ-દાયક** વિ. [સં.], **કીર્તિ-દાયી** વિ. [સં., પું.] જશ અપાવનારું [વાહનો પોકાર

**કીર્તિ-ધ્વજ** પું. [સં.] કીર્તિરૂપી ધ્વજા, યશઃપતાકા, વાહ-

**કીર્તિ-પાત્ર** ન., વિ. [સં., ન.] યશ મેળવવાને યોગ્ય (વ્યક્તિ)

**કીર્તિ-ભાજ** વિ. [સં. °भाज्] જુઓ 'કીર્તિ-પાત્ર(૧).'

**કીર્તિ-મંડપ** (-મણ્ડપ) પું. [સં.] કોઈ દાતાની યાદમાં ઊભો કરવામાં આવેલો સ્થાપત્ય-વિશેષ

**કીર્તિ-મંત** (-મન્ત) વિ. [સં. °मान् > પ્રા. °मंत] કીર્તિમાન, કીર્તિ પ્રાપ્ત કરી છે તેવું

**કીર્તિ-મંદિર** (-મન્દિર) ન. [સં.] કોઈ દાતા કે વિશિષ્ટ કામ કરનારની યાદમાં કરાવેલ મકાન

**કીર્તિમાન** વિ. [સં. कीर्तिमान् પું.] કીર્તિમંત, કીર્તિ પ્રાપ્ત કરી છે તેવું, કીર્તિ-શાળી

**કીર્તિ-મુખ** ન. [સં.] મંદિરોમાં સ્તંભ ઉપર કોતરાયેલી કાંઈક વિકૃત માનવ-મુખાકૃતિ, કીચક. (સ્થાપત્ય.)

**કીર્તિ-લાલસા** સ્ત્રી. [સં.] યશ ખાટવાની લોલુપતા

**કીર્તિ-લેખ** પું. [સં.] કોઈ વિશિષ્ટ કાર્ય વગેરે માટે પ્રશસ્તિનો કરવામાં આવેલો લેખ (તામ્રપત્ર શિલાલેખ વગેરે)

**કીર્તિ-લોભ** પું. [સં.] યશ પામવાની લાલચ

**કીર્તિ-લોભી** વિ. [સં., પું.] **કીર્તિ-લોલુપ** વિ. [સં.] યશ મેળવવાના અભરખાવાળું, કીર્તિનું લાલચુ

**કીર્તિલોલુપ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કીર્તિલોલુપ હોવાપણું

**કીર્તિવંત** (-વન્ત) [જુઓ 'કીર્તિ-વાન.'] જુઓ 'કીર્તિ-મંત.'

**કીર્તિવાન** વિ. [સં. कीर्तिमान्; સં. વ્યાકરણથી વિરુદ્ધ રીતે °वान्] જુઓ 'કીર્તિમાન.'

**કીર્તિ-વાસના** સ્ત્રી. [સં.] કીર્તિની સ્વાર્થ-ભરેલી ઇચ્છા

**કીર્તિ-શાલી(-ળી)** વિ. [સં., પું.] કીર્તિવાળું, આબરૂદાર
**કીર્તિ-શેષ** વિ. [સં.] મર્યા પછી માત્ર જેનાં સારાં કામ સૌને યાદ આવે છે તેવું
**કીર્તિ-સ્તંભ** (-સ્તમ્ભ) પું. [સં.] વિશિષ્ટ કાર્ય કરી જવા બદલ વ્યક્તિની યાદગીરી માટે કરવામાં આવતું ખાસ પ્રકારનું બાંધકામ (મિનારાના આકારનું બહુમાળી પણ એ હોઈ શકે). (સ્થાપત્ય.)
[કીર્તિ-લાલસા
**કીર્તિ-સ્પૃહા** સ્ત્રી. [સં.] કીર્તિ મેળવવાની ઝંખના,
**કીર્તિ-હીન** વિ. [સં.] જેણે યશ મળે તેવું કોઈ જ કામ નથી કર્યું તેવું (૨) નિંદ્ય, નિંદાપાત્ર
**કીર્ત્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'કીર્તનીય.'
**કીર્ત્યમાન** વિ. [સં.] જેનું કીર્તન કરવામાં આવે છે તેવું
**કીલ**[1] પું. [સં.] ખીલો, ખૂંટો, મેખ. (૨) ધરી. (૩) ફાંસ, ફાચર
**કીલ**[2] પું. પૈડાની નાભિમાં તેલ ઊંજવાથી એની સાથે ધૂળ મળતાં તેમજ ધરી ઘસાતાં જામતો ચીકણો પદાર્થ, મળી, ગાડા-ગાડીનું ઊંગણ
**કીલક** પું [સં.] ખીલો, ખૂંટો, મેખ. (૨) ચાવી, કૂંચી. (૩) મંત્રનો મધ્ય ભાગ (સામા મંત્રની શક્તિ કે પ્રભાવનો નાશ કરતો મનાતો મંત્ર.). (૪) જ્યોતિષનો એ નામનો એક શુભ યોગ. (જ્યો.)
**કીલક-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] 'ટાઇપ-રાઇટર.' (૨) 'ટેલિ-પ્રિન્ટર.' (૩) 'મોનો' અને 'લાઇનો'નું યંત્ર
**કીલક-યોજના** સ્ત્રી. [સં.] કોઈ કાર્યના અંતરમાં ભીતરાને એના વિકાસ વગેરેને માટે કરવામાં આવતી પદ્ધતિસરની વ્યવસ્થા, 'કોર સ્કીમ'
**કીલકાકાર** પું., **કીલકાકૃતિ** સ્ત્રી. [+ સં. आकार, आकृति] ખીલાનો ઘાટ. (૨) વિ. ખીલાના ઘાટનું
**કીલકાસ્થિ** ન. [સં. अस्थि] જેની વચ્ચે કરોડ-રજ્જુ હોય છે તે હાડમાળાનો નીચેથી બીજો મણકો
**કીલ-ભાજન** ન. [સં.] ભોગળ, આગળો, આગળિયો. (૨) ઉલાળિયો, ઉલાળો (બારણામાંનો)
**કીલવવું** જુઓ 'કિલવવું.'
**કીલવો** પું. [જુઓ 'કીલ[1]' દ્વારા.] જુઓ 'કીલી-દાર.'
**કીલાકાર** પું., **કીલાકૃતિ** સ્ત્રી. અને બેઉ વિ. [સં. कील + आकार, आकृति] જુઓ 'કીલકાકાર.'
**કીલાક્ષર લિપિ** સ્ત્રી. [સં. कील + अक्षर + સં.] ખીલાની માફક ઉપસાવેલા અક્ષરોવાળી લિપિ, 'એમ્બોસ્ડ' લિપિ-વિન્યાસ. (૨) ધારવાળા ઉપસાવેલા અક્ષરના પ્રકારનો એક પ્રાચીન વિદેશી લિપિ-પ્રકાર, 'ક્યુનિફૉર્મ'
**કીલિકા** સ્ત્રી. [સં.] ખીલી. (૨) ચાવી, કૂંચી
**કીલિત** વિ. [સં.] ખીલી-ખીલાથી જડેલું
**કીલિયો** પું. કોસ હાંકનાર
**કીલી**[1] સ્ત્રી. [સં.] ખીલી, નાની મેખ. (૨) ચાવી, કૂંચી. (૩) ચણતરમાં કમાનના મધ્યભાગનો ચાવીરૂપ પથ્થર. (૪) નાણાંની પેટી, તિજોરી [કીકી, ગગી
**કીલી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'કીલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] છોકરી,
**કીલી-દાર** વિ. [જુઓ 'કીલી[1]' + ફા. પ્રત્યય] ચાવી સાચવનાર. (૨) (લા.) નાણાંનો હિસાબ રાખનાર, હિસાબ-નીસ. (૩) ખજાનચી
**કીલો** પું. છોકરો, કીકો, ગગો
**કીવટ** જુઓ 'કેવટ.'
**કીસ** સ્ત્રી. [ફા. કિસ્ત્] જમીન-મહેસૂલ
**કી-સ્ટોન** પું. [અં.] ચણતરમાં કમાનની ચાવીરૂપ પથ્થર
**કીંજળ** ન. એક ઇમારતી લાકડું
**કીંટી** સ્ત્રી. મસ, મસો (શરીર ઉપર થતો)
**કીંઠી** સ્ત્રી. હુક્કાની નાળમાં એકઠો થયેલો કચરો
**કીંદરુ** પું [સં. किन्दिरक- > પ્રા. किंदिरअ-] સાલેડી નામના ઝાડનો ગૂંદર, શેષ-ગૂંદર (ખાસ કરી ધૂપમાં વપરાય છે.)
**કુ** પૂર્વ. [સં., 'ખરાબ,' 'નિર્બળ,' 'દુષ્ટ' વગેરે અર્થનો પૂર્વગ] ખરાબ, નિર્બળ (જેમકે કુ-પથ, કુ-માર્ગ, કુ-જાતિ' તેમજ ગુ. 'કુ-ટેવ' વગેરે જુઓ.)
**કુઊક** પું. [રવા.] કોયલનો અવાજ
**કુકડિયા ખાંસી** સ્ત્રી. [રવા. + જુઓ 'ખાંસી.] ખાંસી ખાતાં બેવડું વળી જવાય તેવી ખાંસી, ઉટાંટિયો, મોટી ઉધરસ
**કુકડિયો** પું. વેણ તથા મરચી વગેરે છોડનાં પાન ચિમોળાઈ વળી જાય એવો મોલનો એક રોગ
**કુકડિયો કુંભાર** પું. [+ જુઓ 'કુંભાર.'] (લા.) (કુંભાર ટપલાંથી વાસણ ઘડતો હોય તે વખતે થતા અવાજ જેવો અવાજ કરનારું) એક પક્ષી
**કુક(-કુ)ણક** ન. બાળકોને થતું આંખનું એક દર્દ
**કુ-કથન** ન. [સં.] ખરાબ વચન, સામાને ખોટું લાગે તેવું વેણ
**કુકરિયું** જુઓ 'કુરકુરિયું.'
**કુ-કર્મ** ન. [સં.] ખરાબ કામ, નીચ કર્મ, લોકમાં તથા શાસ્ત્રમાં નિંદાયેલું કામ (ચોરી વ્યભિચાર હિંસા અને અસત્ય ભાષણ વગેરે)
**કુકર્મ-રત** વિ. [સં.] કુ-કર્મમાં રચ્યું પચ્યું રહેનાર
**કુકર્મી** વિ. [સં., પું.] કુ-કર્મ કરનાર, અધર્મી
**કુ-કલા** સ્ત્રી. [સં.] હલકી કોટિની કળા
**કુ-કલ્પના** સ્ત્રી. [સં.] નઠારી કલ્પના, ખરાબ વિચાર. (૨) અનીતિમય વિચાર
**કુ-કવિ** પું. [સં.] કવિનાં સાચાં લક્ષણ નથી તેવો પદ્યકાર
**કુ-કવિતા** સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'કવિતા.[1]'], **કુ-કાવ્ય** ન. [સં.] કાવ્યના દોષોથી ભરેલું કાવ્ય. (૨) ઊલટે માર્ગે દોરી જનારી કવિતા
**કુ-કીર્તિ** સ્ત્રી. [સં.] અપકીર્તિ, અપજશ
**કુકુણક** જુઓ 'કુકણક.'
**કુકુંદર** (કુકુન્દર) પું. એક પ્રકારનો છોડ
**કુકૂમ-દંડા** (-ડણ્ડા) સ્ત્રી. એક પ્રકારની વેલ
**કુકૂ(-કું)દર** પું. કમર ઉપરનો સાંધો
**કુ-કૃત્ય** ન. [સં.] જુઓ 'કુ-કર્મ.'
**કુક્કુટ** પું. [સં.] કૂકડો
**કુક્કુટ-ધ્વજ** પું. [સં.] કૂકડાના નિશાનવાળો વાવટો. (૨) જેની ધ્વજમાં કૂકડો હતો તેવો સોલંકીરાજ સિદ્ધરાજ
**કુક્કુર** પું. [સં.] કૂતરો
**કુક્કુરી** સ્ત્રી. [સં.] કૂતરી

**કુ-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કુ-કર્મ.' [રોગ, આફરો
**કુક્ષ-વા** પું. [સં. + જુઓ 'વા.[2]'] ઢોરનો એક જાતનો
**કુક્ષિ** સ્ત્રી. [સં., પું.] કૂખ, પેટ, ઉદર. (૨) (લા.) ગર્ભાશય
**કુ-ખ્યાત** વિ. [સં.] બદનામ, નિંદાયેલું
**કુ-ખ્યાતિ** સ્ત્રી. [સં.] બદનામી, અપજશ
**કુખ્યાવાક** પું. વહાણની અંદરના ભાગમાં પડખાનો કાથાનો એક ભાગ. (વહાણ.) [ચારીઓનું ગામ
**કુ-ગ્રામ** ન. [સં., પું.] ખરાબ ગામ, ચોર-લૂંટારા-વ્યભિ-
**કુ(-કૂ)ચ** ન. [સં., પું.] સ્ત્રીઓનું સ્તન, થાન
**કુ(-કૂ)ચ-કળી** સ્ત્રી. [સં. कुच-कली] સ્તનરૂપી કળી, અણીદાર સ્તન [ગુચપુચ
**કુચ-કુચ** (-ચ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] કાનમાં વાત કરવી એ,
**કુ(-કૂ)ચ-કુંભ** (-કુમ્ભ) પું. [સં.] સ્તનરૂપ ઘડો, ખીલેલું સ્તન
**કુ-ચક્ર** ન. [સં.] ખરાબ માણસોનું વર્તુલ. (૨) (લા.) બીજાને હાનિ પહેોંચાડવાનો ગુપ્ત પ્રયત્ન
**કુ(-કૂ)ચ-તટ** ન. [સં., પું.] સ્તનની કિનારીનો ભાગ
**કુ(-કૂ)ચ-મર્દન** ન. [સં.] સ્ત્રીનાં સ્તન ચોળવાની ક્રિયા
**કુ(-કૂ)ચ-મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ,-ળ) ન. [સં.] બંને સ્તનોનું ઝૂમખું
**કુ(-કૂ)ચ-યુગ્મ** ન. [સં.] બંને કુચ, બેઉ સ્તન
**કુ-ચરિત** ન. [સં.] ખરાબ આચરણ
**કુ-ચરિત** સ્ત્રી. [સં.] ખરાબ વિષયને લગતી વાતચીત. (૨) અશાસ્ત્રીય વાતચીત
**કુ-ચર્ચા** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'ચર્ચા.'] ખરાબ વિચાર-વિમર્શ
**કુ-ચર્યા** સ્ત્રી. [સં.] ખરાબ આચરણ, કુ-ચરિત
**કુ-ચલિયું** વિ. સ. कु + 'ચાલવું + ગુ. ઇયું. કૃ. પ્ર.] ખરાબ ચાલનું, ખરાબ આચરણવાળું
**કુ(-કૂ)ચાગ્ર** ન. [સં. कुच + अग्र] સ્તનની ડીંટડી
**કુ-ચાલ[1]** (-લ્ય) સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'ચાલ.[1]'] ખરાબ ચાલ-ચલગત, ખરાબ રહેણી-કરણી
**કુ-ચાલ[2]** પું. [સં. + જુઓ 'ચાલ[2].'] ખરાબ રીત-રિવાજ
**કુચાલી** વિ. [જુઓ 'કુ-ચાલ[1]' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખરાબ ચાલ-ચલગતવાળું, દુરાચરણી
**કુચિકી** સ્ત્રી. એક જાતની માછલી [ચિત્તવાળું
**કુ-ચિત્ત** ન. [સં.] દુષ્ટ ચિત્ત, ખરાબ હૃદય. (૨) વિ. દુષ્ટ
**કુ-ચિત્ર** ન. [સં.] ખરાબ ચિતરામણ. (૨) અશ્લીલ ચિત્ર
**કુચિત્રું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] કદરૂપું
**કુ(-કૂ)ચિયો** પું. [સં. कु(-कू)च + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] સ્તન ઢાંકનારો વસ્ત્રનો ભાગ, કાંચળીની ખોળ
**કુચેલા, -લી** સ્ત્રી. એક વનસ્પતિ, પહાડ-મૂળ
**કુ-ચેષ્ટ** વિ. [સં. + ચેષ્ટા બ. વ્રી.] ખરાબ ચેષ્ટા કરનારું, ખરાબ ચાળા કરનારું
**કુ-ચેષ્ટા** સ્ત્રી., -ષ્ટિત ન. [સં.] ખરાબ ચેષ્ટા, ખરાબ ચાળા
**કુ-છં(-ચ્છં)દ** (-છન્દ) પું [સં. कुच्छन्द] આડે રસ્તે ચાલવું એ, લંપટપણું. (૨) ખરાબ વ્યસન, બૂરી ટેવ
**કુછં(-ચ્છં)દી** (-છન્દી) વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કુછંદે ચડેલું, વ્યભિચારી, લંપટ. (૨) વ્યસની
**કુ-જન્મ** પું. [સં., ન.] ખરાબ અવતાર, કુ-ભવ

**કુ-જશ** પું. [સં. कु + જુઓ 'જશ.'] અપકીર્તિ
**કુ-જાગ** (-ગ્ય) સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'જાગ.[2]'] ખરાબ જગ્યા. (૨) ગુહ્ય ભાગ
**કુ-જાત** (-ત્ય) વિ. [સં. कु-जाति] ક-જાત, હલકા કુળનું
**કુ-જાતિ** સ્ત્રી. [સં.] ખરાબ વંશ-વેલો. (૨) જુઓ 'કુ-જાત.'
**કુ-જીવિત** ન. [સં.] ખરાબ જીવન. (૨) દુઃખી જીવન
**કુ-જોગ** પું. [સં. कु-योग, અર્વા. તદ્ભવ] ખરાબ સંયોગ. (૨) ખરાબ સમય (૩) ખરાબ યોગ. (જ્યો.)
**કુટકિયું** ન. બાજરામાંથી બનતી એક વાની
**કુટરડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] કૂટડવું, ખાંડવું. (૨) (લા.) મારવું, કૂટો કાઢવો. **કુટરડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કુટરડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**કુટરડાવવું, કુટરડાવું** જુઓ 'કુટરડવું'માં.
**કુટરડો** પું. [જુઓ 'કુટરડવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ભાંગેલ પદાર્થનાં છોડાં. (૨) (લા.) મારવું એ, માર
**કુટવાળિયું** ન. મશ્કરી, ઠેકડી, ચાંદૂડિયું
**કુટામણ** ન., (-ણ્ય) સ્ત્રી., -ણી સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂટવું' + ગુ. 'આમણ'-'આમણી' કૃ. પ્ર.] કુટાવું એ, ટિચામણ. કૂટવાની મજૂરી–કૂટવાનું મહેનતાણું
**કુટારો** પું. [જુઓ 'કૂટવું' + ગુ. 'આરો' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'કુટામણ.' (૨) (૨) (લા.) માથાકૂટ, ભાંજગડ, પંચાત
**કુટાવવું, કુટાવું** જુઓ 'કૂટવું'માં.
**કુટિ(-ટી)** સ્ત્રી. [સં.], **કુટિ(-ટી)ર** સ્ત્રી. [સં., ન.] ઝૂંપડી, મઢી, કૉટેજ,' 'હટ'
**કુટિલ** વિ. [સં.] વાંકું વળેલું. (૨) (લા.) વાંકા સ્વ-ભાવનું. (૩) ખટપટિયું. (૪) કપટી, છળવાળું
**કુટિલ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કુટિલ હોવાપણું
**કુટિલ લિપિ** સ્ત્રી. [સં.] અશોક-કાલીન બ્રાહ્મી લિપિની સમકાલીન જરા ટેઢા મરોડવાળી વિદેશીય એક લિપિ
**કુટિલાઈ** સ્ત્રી. [સં कुटिल + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'કુટિલ-તા.'
**કુટિલાશય** પું. [સં. कुटिल + आ-शय] વાંકાઈ-ભરેલો વિચાર
**કુટિલાસ્થિ** ન. [સં. कुटिल + अस्थि] વાંકું હાડકું
**કુટી, કુટીર** જુઓ 'કુટિ.'
**કુટુંબ** (કુટુમ્બ) ન. [સં.] પત્ની છોકરાં માબાપ વગેરેનો સમૂહ, ઘર-ખટલો [કુટુંબ-પરિવાર, નજીકનાં સગાં સંબંધી
**કુટુંબ-કબીલો** (કુટુમ્બ-) પું. [સં. + જુઓ 'કબીલો.']
**કુટુંબ-કલહ** (કુટુમ્બ-) પું. [સં.] કુટુંબનાં જ માણસો વચ્ચેનો ઝઘડો [(૨) જુઓ 'કુટુંબ-નિયોજન.'
**કુટુંબ-કલ્યાણ** (કુટુમ્બ-) ન. [સં.] કુટુંબની સુખાકારી.
**કુટુંબ-કંકાસ** (કુટુમ્બ-કઙ્કાસ) પું. [સં. + જુઓ 'કંકાસ.']
**કુટુંબ-ક્લેશ** (કુટુમ્બ-) પું. [સં.] જુઓ 'કુટુંબ-કલહ.'
**કુટુંબ-ગુરુ** (કુટુમ્બ) ન., લિ. [સં., ન.] કુટુંબનું વડીલ. (૨) કુટુંબનો ગુરુ, કુલગુરુ, ધર્મગુરુ, પેટ્રિઆર્ક' (ગો મા.)
**કુટુંબ-દ્રોહ** (કુટુમ્બ-) પું. [સં.] પોતાના કુટુંબનું જ બૂરું ઇચ્છવું એ [બૂરું થાય એવું કરનાર–વિચારનાર
**કુટુંબ-દ્રોહી** (કુટુમ્બ-) વિ. [સં., પું.] પોતાના જ કુટુંબનું
**કુટુંબ-નિયોજન** (કુટુમ્બ-) ન. [સં.] કુટુંબને વ્યવસ્થિત કરવાની

પ્રક્રિયા. (૨) કુટુંબને વધતું અટકાવવાની વૈદ્યકીય પ્રક્રિયા કે નિરોધને લગતાં સાધનોનો ખ્યાલ આપતી વ્યવસ્થા, 'ફૅમિલી-પ્લૅનિંગ'

**કુટુંબ-પરિવાર** (કુટુમ્બ) પું. [સં.] જુઓ 'કુટુંબ-કબીલો.'

**કુટુંબ-પોષક** (કુટુમ્બ) સ્ત્રી. [સં.] કુટુંબનું ભરણ-પોષણ કરનાર

**કુટુંબ-પોષણ** (કુટુમ્બ-) ન. [સં.] કુટુંબનું ભરણ-પોષણ

**કુટુંબ-પ્રીતિ** (કુટુમ્બ-) સ્ત્રી. [સં.], **કુટુંબ-પ્રેમ** (કુટુમ્બ-) પું. [સં., ન. °પ્રેમા પું.] કુટુંબ ઉપરની લાગણી

**કુટુંબ-બોળુ** (કુટુમ્બ-બોળું) વિ. [સં. + જુઓ 'બોળવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] કુટુંબને બદનામી મળે એવું કરનાર

**કુટુંબ-ભાવ** (કુટુમ્બ-) પું. [સં.] દરેક માનવ તરફ પોતાનું કુટુંબી જન છે એ પ્રકારની લાગણી

**કુટુંબ-મેળો** (કુટુમ્બ-) પું. [સં. + જુઓ 'મેળો.'] કુટુંબ અને સગાં વહાલાંનું એક સ્થળે મળવું એ

**કુટુંબ-વત્સલ** (કુટુમ્બ-) વિ. [સં.] જેને કુટુંબ વહાલું છે તેવું. (૨) જે કુટુંબને વહાલું છે તેવું

**કુટુંબ-વાત્સલ્ય** (કુટુમ્બ-) ન. [સં.] કુટુંબ-વત્સલ હોવાપણું

**કુટુંબ-વૃદ્ધિ** (કુટુમ્બ-) સ્ત્રી. [સં.] કુટુંબનો વિસ્તાર થવો એ

**કુટુંબ-સંસ્થા** (કુટુમ્બ-સંસ્થા) સ્ત્રી. [સં.] પતિ પત્ની અને સંતાનો સાથે રહે એ જાતની જીવન-પદ્ધતિ

**કુટુંબ-સ્નેહ** (કુટુમ્બ-) પું. [સં.] જુઓ 'કુટુંબ-પ્રીતિ.'

**કુટુંબિ-તા** (કુટુમ્બિતા) સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] કુટુંબીપણું

**કુટુંબિની** (કુટુમ્બિની) સ્ત્રી. [સં.] કુટુંબની હરકોઈ સ્ત્રી

**કુટુંબી** (કુટુમ્બી) વિ. [સં., પું.] કુટુંબનું, સમાન કુટુંબમાં ઉત્પન્ન થયેલું, સગું-સાગવું [ઉન્નતિ

**કુટુંબોદ્ધાર** (કુટુમ્બો-) પું. [સં. कुटुम्ब + उद्धार] કુટુંબની

**કુટુંબોદ્ધારક** (કુટુમ્બો-) વિ. [સં. कुटुम्ब + उद्धारक] કુટુંબ-ની સ્થિતિ ઊંચે લાવનાર

**કુ-ટેવ** સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'ટેવ.'] ખરાબ ટેવ, બૂરી આદત. (૨) હસ્ત-મૈથુન કરવાની આદત

**કુટ્ટ(-ટ્ટિ)ણી** સ્ત્રી. [સં. कुट्ट(-ट्टि)नी > પ્રા. कुट्ट(-ट्टि)णी, પ્રા. તત્સમ] નાયક-નાયિકા વચ્ચે સંદેશા લઈ જનારી-લાવનારી સ્ત્રી, દૂતી

**કુટ્ટ(-ટ્ટિ)ની** સ્ત્રી- [સં.] જુઓ ઉપર 'કુટ્ટણી.'

**કુટ્ટ(-ટ્ટિ)મિત** ન. [સં.] પ્રિયતમના પ્રેમાલિંગનની ઉપર ઉપરથી અરુચિ બતાવવી એ. (કાવ્ય.)

**કુટ્ટિણી** જુઓ 'કુટ્ટણી.'

**કુટ્ટિની** જુઓ 'કુટ્ટની.' [ન.] ફરસબંધી

**કુટ્ટિમ** વિ. [સં.] લીસી ફરસબંધીવાળું. (૨) ન. [સં., પું.,

**કુટ્ટિમિત** જુઓ 'કુટ્ટમિત.' [ઠામ

**કુ-ઠામ** ન. [સં. कु + જુઓ 'ઠામ.[1]'] ખરાબ જગ્યા, કુ-

**કુઠાર** પું. [સં.] કુહાડો

**કુઠારાઘાત** પું. [સં. + आघात] કુહાડી કે કુહાડાનો માર. (૨) (લા.) મન ઉપર ઊંડો ઘા

**કુઠારિકા, કુઠારી** સ્ત્રી. સ્ત્રી. [સં.] ફરસી, કુહાડી

**કુડકુડ** પું. [રવા.], **૦રવ** પું. [+ સં.] પક્ષી વગેરેને ખેતર-માંથી હાંકી કાઢવા કરવામાં આવતો અવાજ

**કુડકુડાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] મરઘીની જેમ અવાજ કરવો

**કુડકુડી** સ્ત્રી. [રવા.] ભૂખ કે અજીર્ણથી પેટમાં થતો ગડ-બડાટ. [૦ **થવી** (રૂ. પ્ર.) ઉત્કંઠા થવી]

**કુડતું** જુઓ 'કુરતું.' [માપ

**કુડપ(-વ)** પું. [સં.] બાર મૂઠી ભરાય એવું એક જૂનું

**કુઢાપો** પું. ચીડિયાં કરવાં એ. (૨) કઢાપો, બળાપો, માનસિક બળતરા [માટીની કુલ્લી, કૂલડી

**કુ(-કૂ)ડલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કુડલું.' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]

**કુ-(-કૂ)ડલું** ન. [સં. कुट- > પ્રા. कुड- + અપ. उल्लअ- પ્ર. = कुडुल्लअ-] માટીનું કુલ્લું, કૂલડું

**કુ(-કૂ)ડલો** પું. [જુઓ 'કુડલું.'] માટીનો કુલ્લો, કૂલડો

**કુડવ** જુઓ 'કુડપ.'

**કુડંતર** (કુડન્તર), **કુડાંતરો** પું. (સં. कुड्य- > પ્રા. कुड्ड + સં. अन्तर] ભીંતનો આંતરો, ભીંતની પડદી, (૨) (લા.) ખાનગી રાખવાપણું

**કુ(-કૂ,-કો)ડી** સ્ત્રી. વીસની સંખ્યા

**કુડાકુડી** સ્ત્રી. [રવા.] કૂકડાં દૂર કરવા કરાતો અવાજ

**કુ(-કૂ,-કો)ડી-બંધ** વિ. [+ ફા. 'બન્દ્'] (લા.) સંખ્યા-બંધ (વીસ-વીસના અનેક સમૂહ)

**કુડી-હાર** પું. [જુઓ 'કોડી.[1]' + સં.] સ્ત્રીઓની ડોકમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું [પ્રકાર

**કુડુવ-કંદ** (-કન્દ) પું. સાધારણ શરીરવાળા જીવનનો એક

**કુડ્મલ** ન. [સં., પું.] ફૂલની કળી

**કુ-ઢબ** સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'ઢબ.'] ખરાબ રીત કે પદ્ધતિ

**કુ-ઢંગ** (-ઢઙ્ગ) પું. [સં. कु + જુઓ 'ઢંગ.'] ખરાબ રીતભાત

**કુઢંગિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખરાબ રીતભાતવાળું, કઢંગું

**કુઢાપો** પું. દુઃખ, પીડા. (૨) (લા.) અફસોસ, શોક

**કુણિયાટવું** (ચરો.) જુઓ 'કોણિયાટવું.'

**કુતકારો** જુઓ 'કુદકારો.'

**કુ(-કૂ)ત(-દ)કું** ન., -કો પું. [તુર્કી. કુત્કહ્] કતીકો, લાકડીનો ટુકડો, દંડીકો. (૨) ઝૂડવાની લાકડી

**કુતપ** પું. [સં.] નાટ્યમાં વપરાતા એક વાદ્યનો પ્રકાર. (નાટ્ય.)

**કુતરાવવું** જુઓ 'કૂતરવું'માં.

**કુતરિયું** ન. [જુઓ 'કૂતરું + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) એ નામનું એક ઘાસ

**કુતરિયો દાંત** પું. [જુઓ 'કુતરિયું' + 'દાંત.'] ખાસ કરીને માંસાહારી પશુઓનાં મોઢાંમાંનો ઉપર નીચેના વચ્ચેના ચાર દાંતોની બેઉ બાજુ રહેલો તે તે એક મૂળનો અણી-દાર દાંત (માનવ-મોઢામાં એ જ 'ખીલો.')

**કુતરિયો વાઘ** પું. [જુઓ 'કુતરિયું' + 'વાઘ.'] કૂતરાંને પકડી ખાઈ જનારો દીપડો, કુત્તી-દીપડો

**કુ-તર્ક** પું. [સં.] ખરાબ વિચાર, અનિષ્ટ વિચાર, અવળો વિચાર

**કુતર્કવાદી** વિ. [સં., પું] પોતાના અયોગ્ય વિચારોનું સમર્થન કરનાર

**કુતર્કશાસ્ત્રી** વિ. [સં.,પું.] ખરાબ વિચારો કરવામાં પાવરધું

**કુતર્કી** વિ. [સં., પું.] કુતર્ક કર્યા કરનારું

**કુ-તંત્રી[1]** (-તન્ત્રી) વિ. [સં., પું.] તંત્રને ખરાબ રીતે ચલાવનાર, ગેરવ્યવસ્થા કરનાર. (૨) પું. લોકોને ભ્રમમાં નાખે તેવા

પ્રકારનું સામયિક ચલાવનાર

**કુ-તંત્રી**[2] (-તન્ત્રી) સ્ત્રી. [સં.] બગડેલું તંતુ-વાદ્ય, વ્યવસ્થિત રીતે સ્વર ન આપનારું તંતુ-વાદ્ય

**કુ-તાર્કિક** વિ. [સં.] જુઓ 'કુ-તર્કી.'

**કુ-તીર્થ** ન. [સં.] જ્યાં હલકા લોકોનો વાસ છે તેવું તીર્થસ્થાન

**કુતીર્થક** પું. [સં.] દુરાચારી સાધુ

**કુતુક** ન. [સં.] કૌતુક, કુતૂહલ, આશ્ચર્ય, વિસ્મય, નવાઈ, અચંબો

**કુતુપ** પું. [સં.] ચામડાનો ઘી તેલ વગેરે ભરવાનો ઘાડવો, કૂપો

**કુતુબ** પું. [અર. કુત્બ્] દરેક વસ્તુની જડ, ધ્રુવબિંદુ. (૨) ખીલડો

**કુતુબ-મી(-મિ)નાર, -રો** પું. [અર. 'કુત્બ્–મીનાર'+ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] બાદશાહ કુતુબુદ્દીને (ઈ. સ. ૧૨૦૦) બંધાવવો શરૂ કરેલો કહેવાતો દિલ્હીની દક્ષિણે ૧૧ માઇલ ઉપરનો ઐતિહાસિક મિનારો. (સંજ્ઞા.)

**કુતૂમરા** ન. એક પક્ષી

**કુ((-કૌ)તૂહલ** ન. [સં.] જુઓ 'કુતુક.' [(લા.) નટખટ

**કુ(-કૌ)તૂહલ-કારી** વિ. [સં., પું.] નવાઈ ઉપજાવે તેવું. (૨)

**કુતૂહલ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કુતૂહલ, કૌતક

**કુતૂહલ-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] નવું નવું જાણવાની જિજ્ઞાસાવાળી નજર

**કુતૂહલ-પૂર્વક** ક્રિ. વિ. [સં.] આશ્ચર્ય સાથે. (૨) જિજ્ઞાસા સાથે

**કુતૂહલ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કુતૂહલ-દૃષ્ટિ.'

**કુતૂહલી** વિ. [સં., પું.] કૌતુકી, કુતૂહલવાળું. (૨) (લા.) જિજ્ઞાસુ

**કુતેલી** સ્ત્રી. એક વનસ્પતિ

**કુતેલું** ન. એક જાતનું ઘાસ

**કુત્તી**[1] સ્ત્રી. [હિં.] કૂતરી

**કુત્તી**[2] સ્ત્રી. પતંગના દોરામાં પડતી દાંતી. [**૦ દેવી** (રૂ. પ્ર.) દોરી કે માંજો જલદીથી તૂટી જાય એમ કરવાને દાંત અગર નખ વડે એમાં જરાક ખાડો પાડવો, દાંતી દેવી]

**કુત્તી-ચાલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કુત્તી[1]' + જુઓ 'ચાલ.[2]' (ગતિ)] કૂતરો જે પ્રમાણે ચાલે છે તેવા પ્રકારની કસરત નિમિત્તે ચાલવામાં આવતી ચાલ. (વ્યાયામ.)

**કુત્તી-દીપડો** પું. [હિં. 'કુત્તી' + ગુ. 'દીપડો'] કૂતરાં મારી ખાનારો દીપડો, કુતરિયો વાઘ

**કુત્તી(-ત્તે)-માર** વિ. [જુઓ 'કુત્તો' + 'મારવું.'] કૂતરાને મારી નાખનાર. (૨) (લા.) [સુ.] ખૂબ વધારા પડતી રસોઈ થઈ જતાં પછી આવે તેમ ખવડાવી દેવામાં આવે એ રીતનું (ન. મા.)

**કુત્તો** પું. [હિં. કુત્તા] કૂતરો, શ્વાન. (૨) (લા.) દાંતવાળા ચક્રને અથવા સીધા સળિયાને એક બાજુ જ ફરવા અથવા જવા દેનારો દટ્ટો. (૩) અંદૂકનો ઘોડો

**કુત્થો(- થ્થો)** પું. એક જાતનું કાગળ ખાનારું જીવડું, કૂથો

**કુત્રિકાપણ** ન. [અસ્પષ્ટ + સં. आपण; જૂ. ગુ.] હરેક પ્રકારની ચીજવસ્તુ જ્યાં મળી શકે તેવું બજાર, ગૂજરી

**કુત્સન** ન., **કુત્સા** સ્ત્રી. [સં.] નિંદા, કૂથલી

**કુત્સા-વાચક** વિ. [સં.], **કુત્સાવાચી** વિ. [સં., પું.] નિંદાનો અર્થ બતાવનાર

**કુત્સાવાદી** વિ. [સં., પું.] નિંદાના બોલ કહેનાર, નિંદક

**કુત્સિત** વિ. [સં.] નિંદિત, નિંદાયેલું. (૨) નીચ, અધમ, નઠારું. (૩) ન. નિંદા. (૪) નિંદિત કર્મ

**કુથ** પું., ન., **-થા** સ્ત્રી. [સં.] હાથીના શરીર ઉપર નાખવામાં આવતી કપડાની ઝૂલ. (૨) સાદડી. (૩) શેતરંજી

**કુથાલી** સ્ત્રી. એક જાતનું ઘાસ

**કુથારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કુથારો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કૂથલી, નિંદા

**કુથારો** પું. [સં. कुथ द्वारा.] ભાંગ્યો તૂટેલો સામાન, નકામી અને બિન-ઉપયોગી વસ્તુઓ. (૨) કુથલી, નિંદા

**કુથ્થો** જુઓ 'કુત્થો.'

**કુદકડું** વિ. [જુઓ 'કૂદવું' + ગુ. 'ક' + 'ડું' સ્વાર્થે પ્ર.] કૂદાકૂદ કરનારું. (૨) (લા.) વધુ પડતું ઉત્સાહી

**કુદકણું** ન. [જુઓ 'કૂદવું' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે + 'અણું' કૃ. પ્ર.] કૂદવાની ક્રિયા (ખાસ કરી 'નાચકણામાં કુદકણું' એ રીતે જોવા મળે છે.)

**કુદકારો** પું. [જુઓ 'કૂદકો' + ગુ. 'આરો' ત.પ્ર.] કૂદકો, ઠેકડો

**કુદકાવવું** જુઓ 'કૂદવું'માં. (૨) (લા.) બાળકને રમાડવું કે કુદાવવું

**કુદ-કુદામણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂદવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ. પ્ર.; આદિ બે શ્રુતિની દ્વિરુક્તિ] એ નામની એક રમત

**કુ(-કૂ)દકું, -કો** જુઓ 'કુતકું'માં.

**કુદણિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'કૂદવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જેમાં કૂદીકૂદીને ગાવામાં આવે છે તેવાં દક્ષિણ ગુજરાતના ભીલોમાં ગવાતાં એક પ્રકારનાં ગીત

**કુદરત** સ્ત્રી. [અર.] ઈશ્વરી શક્તિ, સ્વાભાવિક પ્રક્રિયા, પ્રકૃતિ, સ્વભાવ, 'નેચર'

**કુદરતી** વિ. [અર. કુદ્રતી] સૃષ્ટિની સ્વાભાવિક પ્રક્રિયાથી થયેલું, સ્વાભાવિક, 'નેચરલ'

**કુ-દર્શન** ન. [સં.] મિથ્યાત્વનું દર્શન. (જૈન.)

**કુદાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂદાઈ.'] જુઓ 'કૂદાઈ.'

**કુદાકડો** પું. [જુઓ 'કૂદવું' + ગુ. 'આકું' કૃ. પ્ર. + 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.], **કુદાકો** પું. [જુઓ 'કુદાકડો.'] જુઓ 'કુદકારો.'

**કુદાડવું** જુઓ 'કૂદવું' માં.

**કુ-દાન** ન. [સં.] કુપાત્રને આપવામાં આવેલું દાન

**કુદામણું** વિ. [જુઓ 'કૂદવું' + ગુ. 'આમણું' કૃ. પ્ર.] કુદાવનારું. (૨) (લા.) તોફાની

**કુદારો** પું. [જુઓ 'કૂદવું' + ગુ. 'આરો' કૃ. પ્ર.] કૂદકો, ઠેકડો

**કુદાવવું, કુદાવું** જુઓ 'કૂદવું'માં.

**કુદાળિયાં** ન., બ. વ. જાનને અપાતું બપોરનું ભોજન. (૨) ભવૈયાઓને અપાતું બપોરનું ભોજન

**કુ-દિન** પું. [સં.] ખરાબ દિવસ, ઝઘડાનો દિવસ. (૨) આકાશમાં કમોસમનાં વાદળાંનો દિવસ, વધરો

**કુદૂક** વિ. [જુઓ 'કૂદવું' + ગુ. 'ઊક' કૃ. પ્ર.] કૂદકા મારનારું

**કુ-દૃષ્ટ, -ષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં. कु-दृष्टि] ખરાબ દૃષ્ટિ, બદનજર, વિકારી નજર [(જૈન.)

**કુ-દેવ** પું. [સં.] હલકી કોટિનો દેવ. (૨) અન્ય ધર્મનો દેવ.

**કુ-દેહ** પું. [સં.] હલકી કોટિમાં થયેલો જન્મ

**કુ-દ્રવ્ય, કુ-ધન** ન. [સં.] ખરાબ પૈસો-સંપત્તિ

**કુધરવું** અ. ક્રિ. ['સુધરવું'ના સાદૃશ્યે નવો થયેલો ધાતુ; જુઓ 'કુધરેલ,-લું.'] બગડવું

**કુધરેલ, -લું** વિ. ['સુધરવું' ધાતુના સાદૃશ્યે નવો 'કુધરવું' કલ્પાયા પછી + ગુ. 'એલ, -લું' ભૂ. કૃ.] બગડેલું, ભ્રષ્ટ
**કુ-ધર્મ** પું. [સં.] પાખંડ ધર્મ
**કુ-ધાતુ** સ્ત્રી. [સં., પું.] ઊતરતા પ્રકારની ધાતુ-કથીર કલાઈ વગેરે
**કુ-ધાન, -ન્ય** ન. [સં. कु-धान्य] કુ-ધાન, હલકી કોટિનું અનાજ
**કુધારક** વિ. ['સુધારક'ના સાદૃશ્યે નવો શબ્દ] ખરાબ રીત-રિવાજ દાખલ કરનાર
**કુ-ધારો**[1] પું. [સં. कु + જુઓ 'ધારો.'] હાનિકારક નિયમ
**કુધારો**[2] પું. ['સુધારો'ના સાદૃશ્યે નવો શબ્દ] ખરાબ રીતરિવાજ, કુ-ચાલ, સુધારાથી ઊલટી ગતિ
**કુ-નક્ષત્ર** ન. [સં.] અશુભ ફળ આપે તેવા પ્રકારનું નક્ષત્ર. (જ્યો.)
**કુ-નદી** સ્ત્રી. [સં.] નાની નદી, પહાડી વોકળો
**કુનવાડો, -રો** પું. [વ્રજ. 'કુનવારો'] વર્ષના ગમે તે દિવસે વનમાં ઠાકોરજીને પધરાવી યા મંદિરમાં વનની ભાવનાથી કરવામાં આવતો અન્નકૂટ(જેમાં દૂધની વાનગીઓ વિશેષ પ્રમાણમાં હોય છે.)ના પ્રકારનો ઉત્સવ,. (પુષ્ટિ.)
**કુનાતો** પું. ગળિયલ રંગનું લૂગડું
**કુ-નાથ** પું. [સં.] ખરાબ ધણી, બદચાલનો પતિ
**કુ-નામ** ન. [સં.] અપકીર્તિ, બદનામી. (૨) વિ. બદનામ
**કુ-નારી** સ્ત્રી. [સં.] બદચાલની સ્ત્રી
**કુ-નીતિ** સ્ત્રી. [સં.] અનીતિ, દુરાચાર
**કુનેર** પું. પીળાં ફૂલનો એક છોડ
**કુનેહ** સ્ત્રી. [અર. કુન્હ્] આવડત, ચતુરાઈ, કામ કાઢી લેવાની કળા. (૨) (લા.) યુક્તિ, હિકમત, કળ, 'ટૅક્ટ.' (૩) અનુકરણથી પોતાનું કરી લેવાની શક્તિ, ગ્રાહકશક્તિ, 'ઍડાપ્ટેબિલિટી' [(૨) યુક્તિ-બાજ
**કુનેહ-બાજ** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] ચાલાક, પ્રવીણ, નિપુણ.
**કુનેહબાજી** સ્ત્રી. [+ ફા. પ્રત્યય] જુઓ 'કુનેહ.'
**કુનોર** વિ. ઢંગધડા વિનાનું, કઢંગું
**કુ-પદ્ધતિ** સ્ત્રી. [સં.] ખરાબ રીત [પરીક્ષા કરનાર
**કુ-પરીક્ષક** વિ. [સં.] ખરાબ રીતે નાપાસ કરવાની દૃષ્ટિએ
**કુ-પરીક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] નાપાસ કરવાની દૃષ્ટિએ કરવામાં આવતી કસોટી [માર્ગ, ઉન્માર્ગ
**કુ-પ(પં)થ** (-પન્થ) [સં. कु-पथ] કુ-માર્ગ, અવળા પ્રકારનો
**કુપથગામી** વિ. [સં., પું.] કુમાર્ગ તરફ જનારું
**કુ-પથ્ય** વિ. [સં.] હિતકારક નહિ તેવું ખાવાનું. (૨) ન. પરહેજીનો અભાવ, માંદાને અનુકૂળ નહિ તેવો ખોરાક ખાવો એ
**કુ-પંથ** (-પન્થ) જુઓ 'કુ-પથ.'
**કુ-પંથી** (પન્થી) વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કુમાર્ગે ગયેલું-જતું, નિષિદ્ધ આચરણ કરનારું
**કુ-પદ્ય** ન. [સં.] અશાસ્ત્રીય અને નિંદ્ય કોટિની કવિતા. (૩) વિ. પદ્યાભાસી, 'ડૉગરલ' (બ. ક. ઠા.)
**કુ-પાઠી** વિ. [સં., પું.] વેદપાઠ વિદ્યાભ્યાસ વગેરે એના નિયમો પ્રમાણે ન કરનારું
**કુ-પાત્ર** વિ. [સં., ન.] નાલાયક. (૨) નઠારું, દુષ્ટ
**કુપાત્ર-તા** સ્ત્રી. [સં.] નાલાયકી. (૨) નઠારાપણું, દુષ્ટતા
**કુપિત** વિ. [સં.] કોપેલું, ગુસ્સે થયેલું, રોષે ભરાયેલું, ક્રુદ્ધ
**કુ-પુત્ર** પું. [સં.] કુટુંબને અપ્રતિષ્ઠા કરનારો દીકરો, કપૂત
**કુ-પુરુષ** પું. [સં.] દુષ્ટ માણસ
**કુપ્પી** સ્ત્રી. [સં. कूपिका] જુઓ 'કૂપી.'
**કુપ્પો** પું. [સં. कूपक-] જુઓ 'કૂપો.'
**કુ-પ્રચાર** પું. [સં.] ખરાબ પ્રકારનો પ્રચાર, દુષ્ટ આશયથી વિગતોનો કરવામાં આવતો ફેલાવો
**કુ-પ્રથા** સ્ત્રી. [સં.] ખરાબ રીત-રિવાજ, ખરાબ ચાલ
**કુ-પ્રબંધ** (-પ્રબન્ધ) પું. [સં.] ખરાબ પ્રકારની વ્યવસ્થા, અગવડભરેલી ગોઠવણ [ઉપયોગ
**કુ-પ્રયોગ** પું. [સં.] નિયમ વિરુદ્ધનો કે અવળા પ્રકારનો
**કુ-પ્રસંગ** (-પ્રસઙ્ગ) પું. [સં.] મરણ કે એવા પ્રકારનો ખરાબ પ્રસંગ, ખરાબ પ્રકારનો બનાવ. (૨) ખરાબ પ્રકારનો મેળાપ [દુરાચાર
**કુ-ફેલ** પું., સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'ફેલ.'] ખરાબ વર્તન,
**કુબક** પું. ઘોડાનો એક રોગ
**કુબજા** સ્ત્રી. [સં. कुब्जा, અર્વા. તદ્‌ભવ] જુઓ 'કુબ્જા.'
**કુબડિયા** સ્ત્રી. કેરીની એક જાત
**કુ-બંધન** (-બન્ધન) ન. [સં.] ખરાબ રિવાજ, કુરૂઢિ
**કુ-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] ખરાબ બુદ્ધિ, ખોટી સમજ. (૨) બદ-દાનત. (૩) વિ. ખરાબ બુદ્ધિવાળું [(સંજ્ઞા.)
**કુબેર** પું. [સં.] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે દેવોના ભંડારી,
**કુ-બોધ** પું. [સં.] ખરાબ ઉપદેશ
**કુબ્જ, ૦ક** વિ. [સં.] કૂબડું, ખૂંધવાળું
**કુબ્જા** સ્ત્રી. [સં.] કૂબડી-ખૂંધી સ્ત્રી. (૨) રામાયણમાંની રાણી કૈકેયીની દાસી, મંથરા. (સંજ્ઞા.) (૩) ભાગવત પુરાણ-માંની મથુરાના રાજા કંસની ચંદન ઘસનારી દાસી. (સંજ્ઞા.)
**કુ-ભવ** પું. [સં.] ખરાબ અવતાર
**કુ-ભારજા** સ્ત્રી. [+ સં. भार्या, અર્વા. તદ્‌ભવ] કુ-ભાર્યા, દુષ્ટ પત્ની, વઢકણી પત્ની, કંકાસણી પત્ની, ક-ભારજા
**કુ-ભાવ** પું. [સં.] ખરાબ લાગણી, નઠારો ભાવ, ક-ભાવ. (૨) (લા.) તિરસ્કાર, કંટાળો
**કુભાંડ** (કુભાણ્ડ) ન. [(સૌ.) સં. कौमाण्ड] જુઓ 'કૌભાંડ.'
**કુભાંડ-ખોર** (-ભાણ્ડ-) વિ. [+ ફા. પ્રત્યય].
**કુભાંડી** (-ભાણ્ડી) વિ. [સં. कौमाण्डी પું.] કૌભાંડી, ખટપટી
**કુ-ભોજન** ન. [સં.] ખરાબ પ્રકારનું ખાણું
**કુ-ભોજી** વિ. [સં., પું.] અખાદ્ય પદાર્થ ખાનાર
**કુમક** સ્ત્રી. [તુર્કી.] સહાય, મદદ (૨) લશ્કરને જ મળતો પુરવઠો
**કુમકી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કુમકને લગતું
**કુમકુમ** (નોંધ : ભૂલથી શિષ્ટ સાહિત્યમાં પણ આવી અશુદ્ધ જોડણી જોવા મળે છે.) જુઓ 'કુંકુમ.'
**કુમકુમાટ** પું. [સં.] થોડું ગરમ હોવાપણું ['કુ-બુદ્ધિ.'
**કુ-મત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [સં. कु-मति], -તિ સ્ત્રી. [સં.] જુઓ
**કુમરકલા** સ્ત્રી. એક પક્ષી
**કુ-મરણ** ન, [સં.] ખરાબ સંયોગોમાં થયેલું મૃત્યુ, કમાત. (૨) આપઘાત
**કુમળાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'કુમળું' ના. ધા.] કૂણું થવું, દયાળુ થવું. (૨) કરમાવું. (૩) ઉત્સુક થવું. (૪) બહાવરું બનવું.

**કુમળાઈ, -શ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કુમળું + ગુ. 'આઈ' -'આશ.' ત. પ્ર.] કુમળાપણું, કોમળતા

**કુમળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કુમળું + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) ધોળી મુસળીની ભાજી

**કુમળું** વિ. [સં. कोमलक- > પ્રા. कोमलअ-] કોમળ, સુકોમળ, કૂણું, કૂમું. (૨) તાજું. (૩) નરમ, મૃદુ. (૪) નાજુક

**કુ-બોલ** પું. [સં. कु + જુઓ 'બોલ.'] કુવચન, ખરાબ વાણી, ક-બોલ

**કુ(-કૂ)મરું** ન. પાણીમાં ઊગતી એક જાતની વેલ

**કુ-મંત્ર** (-મન્ત્ર) પું., -ત્રણા સ્ત્રી. [સં.] ખોટા અને હાનિકારક વિચારોની આપ-લે, ખોટી સલાહ [સલાહકાર

**કુ-મંત્રી** (મન્ત્રી) વિ. [સં., પું.] ખોટી સલાહ આપનાર

**કુ-માણસ** ન. [સં. कु + જુઓ 'માણસ.'] ખરાબ માણસ, ક-માણસ

**કુ-માતા** સ્ત્રી. [સં.] ખરાબ મા, દુષ્ટ માતા, બચ્ચાંને નુકસાન કરનારી કે કુમાર્ગે લઈ જનારી માતા

**કુમાન** ન. [સં., પું.] અપમાન

**કુ-માર** ન. [સં., પું.] પાંચથી ઓછાં વર્ષોનો છોકરો. (૨) યુવાવસ્થાએ ન પહોંચેલો છોકરો. (૩) કુંવારો છોકરો. (૪) સર્વસામાન્ય છોકરો. (૫) રાજપુત્ર. (૬) શિવ-પાર્વતીનો પુત્ર કાર્તિકેય, કાર્તિક સ્વામી-દેવોનો સેનાપતિ. (સંજ્ઞા.)

**કુમાર-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન., **કુમાર-ભાવ** પું. [સં.] કુંવારાપણું [વાની શાળા, કુમાર-શાળા

**કુમાર-મંદિર** ('મન્દિર) ન. [સં.] કુમારોને અભ્યાસ કર-

**કુમાર-યોગ** પું. [સં.] પંચાગમાં એ નામનો એક શુભ યોગ. (જ્યો.)

**કુમાર-વ્રત** ન. [સં.] કુંવારા રહેવાનું વ્રત

**કુમારવ્રતી** વિ. [સં., પું.] કુમાર-વ્રત પાળનારું

**કુમાર-સ્વામી** પું. [સં.] કાર્તિકેય, કાર્તિક સ્વામી-શિવ પાર્વતીના પુત્ર. (સંજ્ઞા.)

**કુમારાગાર** ન. [સં + अगार] કુમારોને ઉછેરવાનું સ્થાન

**કુમારાવસ્થા** સ્ત્રી. [સં. + अव-स्था] કુમાર-વય, કુંવારી ઉંમર

**કુમારિકા** સ્ત્રી. [સં.] સર્વસામાન્ય છોકરી. (૨) કુંવારી છોકરી. (૩) કુંવાર-પાઠું (વનસ્પતિ)

**કુમારિકા-ગમન** ન. [સં.] કુંવારી કન્યા સાથેનો સંભોગ

**કુમારિકા-ધન** ન. [સં.] કુંવારી છોકરીને વારસામાં મળેલી સંપત્તિ

**કુમારિકા ભૂમિ** સ્ત્રી. [સં.] (લા.) જ્યાં પશુપક્ષી સુધ્ધાંનું મરણ નથી થયું તેવી ભૂમિ. (૨) જ્યાં કોઈનું દહન કે દફન નુ થયું હોય તેવી ભૂમિ [શાળા, કન્યા-શાળા

**કુમારિકા-મંદિર** (-મન્દિર) ન. [સં.] છોકરીઓની વિદ્યા-

**કુમારિકાવસ્થા** સ્ત્રી. [સં. + अव-स्था] કન્યાની અપરિણીત સ્થિતિ [કન્યાનું વ્રત કે ટેક

**કુમારિકા-વ્રત** ન. [સં.] જીવન પર્યંત કુંવારા રહેવાનું

**કુમારી** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કુમારિકા.' (૨) રાજપુત્રી

**કુમારી-ગમન** ન. સં.] જુઓ 'કુમારિકા-ગમન.'

**કુમારી-છદ** પું [સં.] કુંવારી કન્યાની યોનિ ઉપરનું ઢાંકણ (જે પુરુષ-સંભોગથી દૂર થાય છે.)

**કુમારી-ત્વ** ન. [સં.] પુરુષ-સંભોગ ન થવાની સ્થિતિ, કુંવારીપણું.

**કુમારી-પટલ** ન. [સં.] જુઓ 'કુમારી-છદ.'

**કુમારી-પાક** પું. [સં.] કુંવર અને બીજી ઓષધિઓના સંમિશ્રણથી બનાવવામાં આવતો ઔષધોપયોગી ગળ્યો પદાર્થ. (વૈદ્યક.) [કાયદે), કાનીન

**કુમારી-પુત્ર** પું. [સં.] કુંવારી કન્યાને થયેલો દીકરો (ગેર-

**કુમારી-ભૂમિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કુમારિકા-ભૂમિ.'

**કુમારી-વ્રત** ન. સં.] જુઓ 'કુમારિકા-વ્રત.'

**કુ-માર્ગ** પું. [સં.] ખરાબ રસ્તો. (૨) કુછંદ, બદચાલ. (૩) પાખંડ-મત, નાસ્તિક માર્ગ, અધર્મ

**કુમાર્ગ-ગામી, કુમાર્ગી** વિ. [સં., પું.] કુમાર્ગ તરફ જનારું

**કુમાર્યાસવ** પું. [સં. + आ-सव] કુંવાર-પાઠામાંથી બનાવવામાં આવેલું અર્કમય એક ઔષધોપયોગી પીણું. (વૈદ્યક.)

**કુ-માવિત્ર** ન., બ. વ. [સં. + જુઓ 'માવિત્ર.'] ખરાબ માબાપ, બાળકોનું અહિત કરનારાં માબાપ

**કુમાવિસ-ખાનું** ન. [મરા. + જુઓ 'ખાનું.'] મામલતદારની કચેરી [મહાલકારી, વહીવટદાર. (૨) ઇજારદાર

**કુમાવિસ-દાર** વિ. [મરા. + ફા. પ્રત્યય] મામલતદાર,

**કુમાવિસી** સ્ત્રી. [મરા. + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] મહેસૂલ, તેહસીલ

**કુમાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [અર., રેશમી લૂગડું] (લા.) રેશમ જેવી સુંવાળપ, સુકોમળતા. (૨) સફાઈદાર વણાટ

**કુમાશ-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] કુમાશવાળું, સુકોમળ

**કુ-મિત્ર** પું. [સં., ન.] અવળે રસ્તે લઈ જનાર કે અ-હિત ઇચ્છનાર-કરનાર મિત્ર, ખરાબ મિત્ર

**કુમુદ** ન. [સં.] ધોળું કમળ, પોયણું. (૨) રાત્રિ-કમળ

**કુમુદ-નાથ, કુમુદ-પતિ, કુમુદ-બંધુ** (-બન્ધુ), **કુમુદ-બાંધવ** (બાન્ધવ) પું. [સં.] ચંદ્રમા

**કુમુદિની** સ્ત્રી. [સં.] પોયણાંનો છોડ કે વેલો, પોયણી. (૨) જેમાં પોયણાં થતાં હોય તેવી તળાવડી

**કુમુદિની-નાથ, કુમુદિની-પતિ, કુમુદિની-બંધુ** (-બન્ધુ), **કુમુદિની-બાંધવ** (-બાન્ધવ) પું. [સં.] જુઓ 'કુમુદ-નાથ.'

**કુ-મુદ્રા** સ્ત્રી. [સં.] વિકૃત પ્રકારની મુદ્રા કે છાપ. (૨) ખોટો સિક્કો

**કુમુદ્વતી** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કુમુદિની.' (૨) ષડ્જ સ્વરની ચાર માંહેની બીજી શ્રુતિ. (સંગીત.) [લાલ રંગ

**કુમે(-મૈ)ત, -દ** [અર. કુમ્મૈત્] ઘોડાનો કાળાશ પડતો

**કુમે(-મૈ)દી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] (લા.) તોફાની, મસ્તીખોર. (૨) પહોંચેલું, લુચ્ચું, ખંધું

**કુ-મેરુ** પું. [સં.] દક્ષિણ ધ્રુવ

**કુમેરુ-જ્યોતિ** સ્ત્રી. [સં. 'જ્યોતિસ્ ન.] દક્ષિણ ધ્રુવમાં જોવામાં આવતો પ્રકાશ, 'ઓરોરા ઑસ્ટ્રેલીસ'

**કુ-મેળ** પું. [સં. कु + જુઓ 'મેળ.'] અણ-બનાવ, કુ-સંપ

**કુમૈત(-દ)** જુઓ 'કુમેત.'

**કુમૈદી** જુઓ 'કુમેદી.'

**કુમ્હડું** (કુમ્હડું) ન. [સં. कूष्माण्डक- > પ્રા. कुम्हंडअ] કોળું

**કુયાડી-ઘાસ** ન. એક જાતનું થૂમડ ઘાસ [તર્ક

**કુ-યુક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કપટ, પ્રપંચ, દાવપેચ. (૨) ખોટો

**કુ-યોગ** પું. [સં.] ખરાબ સંયોગ. (૨) પંચાંગમાં અશુભ ગણાતો તે તે યોગ–વૈધૃત વ્યતિપાત વગેરે. (જ્યો.)

**કુ-યોગી** પું. [સં.] યોગ-સાધનામાં ભૂલ કરનારો યોગી, યોગ-ભ્રષ્ટયોગી [હલકી કોટિમાંનો જન્મ

**કુ-યોનિ** સ્ત્રી. [સં.] ક્ષુદ્ર કોટિનાં જીવ-જંતુઓનો અવતાર,

**કુર-કુર** પું. [રવા., સં. कुर्कुर-કૂતરો] એવો એક અવાજ, કુરકુરિયાં ગલૂડિયાંનો અવાજ

**કુરકુરિયું** ન. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કૂતરાનું તે તે નાનું ગલૂડિયું, કુકરિયુ. [**-યાં બોલવાં** (રૂ પ્ર.) સારી રીતે ભૂખ લાગવી]

**કુરકુરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કુર-કુર' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઢોરના શરીરમાં આંતરડાં માહેનો વાયુ અવાજ કરે એ રોગ

**કુરકુલો** પું. કાદવમાં ઊગતો શાક માટે વપરાતો એક છોડ

**કુરઘોડી** સ્ત્રી. બાળકોને કૂદવાની એક રમત, અતન-મતન

**કુ-રચન**¹ ન. [સં.] ખરાબ કૃતિ, કુ-રચના

**કુરચન**² ન. જુઓ 'ખુરચન.'

**કુ-રચના** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કુ-રચન.¹' [જુઓ 'ખુરચન.'

**કુરચનિયું** ન. [જુઓ 'કુરચન²' + ગુ. 'ઇયું.' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**કુરડ-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એક જાતનો છોડ, મણુક-ભીંડો, બપોરિયો

**કુ(-કૂ)ર(-લ)ડી** જુઓ 'કૂલડી.'

**કુ(-કૂ)ર(-લ)ડો** જુઓ 'કૂલડો.' [પહેરણ. (૨) મચ્છરદાની

**કુરતની** સ્ત્રી. [ફા. 'કુર્તહ્' પહેરણ] મુસ્લિમ સ્ત્રીઓનું

**કુ-રતિ** સ્ત્રી. [સં.] અનિષ્ટ રીતનો સ્ત્રીસંભોગ

**કુરતી** સ્ત્રી. [ફા. કુર્તહ્] જુઓ 'કુરતની.' [**૦ ઉતારવી** (રૂ. પ્ર.) અક્ષતયોનિ કન્યાનો ઉપભોગ કરવો, કાપડું ઉતારવું]

**કુરતું** ન. [ફા. કુર્તહ્] પહેરણ, કુડતું, બદન

**કુ-રથ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ખરાબ શેરી, જ્યાં વેશ્યાઓ વગેરે રહેતી હોય તેવી શેરી કે લત્તો. (૨) નાની ગલી

**કુરન(-નિ)સ** સ્ત્રી. [તુર્કી. કુર્નિશ્, અર. કુર્નુશ્] નમીને સલામ કરવી એ, અદબસરની સલામ

**કુરબાન** ક્રિ. વિ. [અર. કુર્બાન્] બલિદાન અપાય એમ, સમર્પણ કરાય એમ, (પશુ વગેરેની) હત્યા કરી ધરવામાં આવે એમ. [**૦ કરવું** (રૂ. પ્ર.) વારી જવું, ફિદા થવું]

**કુરબાની** સ્ત્રી. [અર. કુર્બાની] કુરબાન કરવાની ક્રિયા, સમર્પણ, ભોગ આપવો એ. (૨) આત્મ-ભોગ, આત્મ-સમર્પણ, દેવાદિની પ્રસન્નતા નિમિત્તે આત્મહત્યા, આત્મ-બલિદાન. (૩) કુરબાન કરવામાં આવેલી ચીજ વસ્તુ-પશુ પક્ષી વગેરે

**કુરમ(-મુ)રા** પું., બ.વ. [રવા.] લીલા ચોખા બાફી-કૂટીને કરવામાં આવેલી વાની, મરમરા, મમરા

**કુરર** પું. [સં.] ટિટોડો નામનું પક્ષી (નર)

**કુરરી** સ્ત્રી. [સં.] ટિટોડી નામનું પક્ષી (માદા)

**કુરલ** પું. [સં.] વાંકડિયા વાળ [અવાજ કરવો

**કુરલવું** અ. ક્રિ. [સં., ના. ધા.] ટિટોડીના જેવો

**કુ-રવ** પું. [સં.] ખરાબ કલબલાટ

**કુ-રસ** પું. [સં.] ખરાબ પ્રકારનો રસ, અશ્લીલ જેવાં દર્શન સાહિત્ય વગેરે જેવા વાંચવાની લગની, અપ-રસ

**કુરસી** સ્ત્રી. [અર.] ખુરસી

**કુરસી-નામું** ન. [+ જુઓ 'નામું.'] કુટુંબની વંશાવાળી, પેઢીનામું

**કુ-રંક** (-રઙ્ક) વિ. [સં.] અત્યંત ગરીબ, અતિશય રાંક

**કુ-રંગ** (-રઙ્ગ), **૦ક**, **-ગમ** પું., ન. [સં., પું.] હરણ

**કુરંગ-નયના** (-રઙ્ગ-) સ્ત્રી. [સં.], **-ની** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય] હરણનાં નેત્ર જેવાં નેત્રવાળી સ્ત્રી, મૃગનયના

**કુરંગ(-ગિ)ણી** સ્ત્રી. [સં. कुरङ्गिणी], **કુરંગી** સ્ત્રી. [સં. कुरङ्ग + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] હરણી

**કુરંજ** (કુરઞ્જ) પું. કોઈ પણ ધાતુ કે ચીજને સાફ કરવા એક કઠણ ધાતુનો ભૂકો લગાડેલો કાગળ યા લૂગડું, રેતિયો કાગળ

**કુરંદ** (કુરન્દ) પું. તાંબાના રંગનો એક કિંમતી પથ્થર

**કુ-રાગી** વિ. [સં., પું.] ખરાબ પ્રકારની આસક્તિવાળું

**કુરાછાલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**કુ-રાજ** ન. [સં. कु-राज्य > પ્રા. कु-रज्ज] જુઓ 'કુ-રાજ્ય.'

**કુ-રાજનીતિ** સ્ત્રી. [સં.] સરવાળે રાજ્ય કે રાષ્ટ્રને નુકસાન પહોંચાડે તેવી આંતરિક તેમજ વિદેશો કે પરરાષ્ટ્રો સાથેની રાજકીય વ્યવહાર-પદ્ધતિ

**કુ-રાજ્ય** ન. [સં.] પ્રજાના હિતની જ્યાં અવગણના કર-વામાં આવી કે આવતી હોય તેવી રાજ્ય-વ્યવસ્થા. (૨) અંધાધૂંધીવાળી શાસન-વ્યવસ્થા

**કુરાન** ન. [અર. કુર્-આન્] ઇસ્લામ ધર્મનું ધર્મપુસ્તક, કુરાને શરીફ, કલામે શરીફ. [**૦ ઉઠાવવું** (રૂ. પ્ર.) માથા ઉપર કુરાન ઉઠાવી સત્ય બોલવાની પ્રતિજ્ઞા કરવી. **૦ ઠંડું કરવું** (-ઠણ્ડું) (રૂ. પ્ર.) કુરાનનું હાથમાંથી પડી જવું. **૦નો દૌર કરવો** (રૂ. પ્ર.) એકબીજાને કુરાન સંભળાવવું]

**કુરાન-ખ્વાની** સ્ત્રી. [અર. કુર્-આન્ + ફા.] કુરાનનું વાચન

**કુરાની** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કુરાનને લગતું. (૨) કુરાન વંચાવનાર. (૩) કુરાન વાંચનાર. (૪) કુરાન ઉપર વિશ્વાસ રાખનાર, મુસલમાન

**કુરાને-મજીદ, કુરાને-શરીફ** ન. [અર.] જુઓ 'કુરાન.'

**કુ-રાહ** પું. [સં. कु + જુઓ 'રાહ.'] જુઓ 'કુ-માર્ગ.'

**કુ-રિવાજ** પું. [સં. कु + જુઓ 'રિવાજ.'] ખરાબ પ્રકારનો રીત-રિવાજ, નઠારો ચાલ

**કુરીજ(-ઝ)** સ્ત્રી. પક્ષીઓનાં પીછાં વગેરે ખરી પડવાપણું

**કુ-રીત** (-ત્ય), **-તિ** સ્ત્રી. [સં. कु + रीति] ખરાબ રીતરિવાજ, નઠારો ચાલ

**કુરુ** પું. [સં.] દિલ્હી આસપાસનો 'કુરુક્ષેત્ર'ને સમાવી લેતો પ્રાચીન કાલનો એક દેશ. (સંજ્ઞા.) (૨) ચંદ્રવંશના રાજા યયાતિના પાંચ પુત્રોમાંનો એક રાજા (જેના વંશના દુર્યોધન વગેરે 'કૌરવો,' થયા, એ વંશ 'કૌરવ્ય' 'કુરુનંદન' વગેરેથી મહાભારતમાં જાણીતો છે.). (સંજ્ઞા.) (૩) કુરુનો સમગ્ર વંશ. (સંજ્ઞા.)

**કુરુ-ક્ષેત્ર** ન. [સં.] દિલ્હીની આસપાસનું એક પ્રાચીન

મેદાન, પાણીપત (જ્યાં કૌરવ-પાંડવો વચ્ચે મહાન યુદ્ધ થયું હતું). (સંજ્ઞા.) (૨) (લા.) કજિયા-કંકાસનું કોઈ પણ સ્થળ

**કુરુ-ખંડ** (-ખણ્ડ) પું. [સં.] ભારતનો દિલ્હીનો પ્રાચીન સરસ્વતીવાળો ગંગા-યમુનાના દોઆબનો પ્રાચીન પ્રદેશ, ઉત્તરાખંડ. (સંજ્ઞા.)

**કુરુ-જાંગલ** (-જાઙ્ગલ) પું. [સં.] પ્રાચીન કુરુ દેશ. (સંજ્ઞા.)

**કુરુ-પાંચાલ** (-પાઞ્ચાલ) પું. [સં.] કુરુ અને એની પૂર્વેનો પ્રાચીન કાલનો પાંચાલ પ્રદેશ-સંયુક્ત એકાત્મક એ દેશ. (સંજ્ઞા.)

**કુરુ-રાજ** પું. [સં.] કુરુવંશનો પ્રત્યેક રાજા. (૨) મહાભારતમાં તે તે રાજવી-યુધિષ્ઠિર દુર્યોધન વગેરે

**કુરુંદમ** (કુરુન્દમ) ન. [સં. કુરુવિન્દ પું., ન. તામિળ., અં. કૉરુન્ડમ્.] જેમાંથી ઝવેરાત બને છે તેવો એક કિંમતી ખનિજ પદાર્થ

**કુ-રૂઢિ** સ્ત્રી. [સં.] નઠારો રિવાજ

**કુ-રૂપ** વિ. [સં.] કદરૂપું, બેડોળ

**કુરૂપ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કદરૂપાપણું

**કુ-રૂપિણી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] કુરૂપ સ્ત્રી

**કુરૂપી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'કુ-રૂપ.'

**કુરેહ** સ્ત્રી. ઝાકળ

**કુરેશ** પું. [અર. કુરય્શ્] મહમ્મદ પેગંબર સાહેબનું કુટુંબ અને એ વંશનો કોઈ પણ પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**કુરેશી** વિ. [અર. કુરય્શી] કુરેશ વંશનું. (સંજ્ઞા.)

**કુર્નિશ** સ્ત્રી. [તુર્કી.] જુઓ 'કુરનસ.'

**કુલ**[1](-ળ) ન. [સં.] ગોત્ર, વંશ (પૈતૃક પરંપરા), ખાનદાન. [૦ **અજવાળવું** (રૂ. પ્ર.) કુળને નામના અપાવવી. ૦ **જોવું** (રૂ. પ્ર.) સગપણ કરતી વેળા વર-કન્યાનાં કુળોની પરસ્પર ખાતરી કરવી. ૦ **તારવું** (રૂ. પ્ર.) પડતીમાંથી કુળને ચડતી તરફ લઈ જવું. ૦ **બોળવું** (-બૉળવું) (રૂ. પ્ર.) કુળને નામોશી આપવી. ૦**માં દીવો** (રૂ. પ્ર.) કુળને ખ્યાતિ અપાવનાર પુત્ર]

**કુલ**[2] ન. વકીલનો અસીલ

**કુ(-કૂ)લ**[3] વિ. [અર. કુલ્લ્] આખું, બધું, સરવાળે થતું, બધું મળીને થતું, 'ટોટલ,' 'ગ્રૉસ,' 'કૉન્સોલિડેઇટેડ'

**કુલ(-ળ)-ઉછાળ** વિ. [સં. કુલ + જુઓ 'ઉછાળવું.'] કુળને કલંક લગાડનાર, કુલ-કલંક

**કુલક** ન. [સં.] પાંચ શ્લોકોના સળંગ અન્વયવાળો શ્લોકસમૂહ. (કાવ્ય.) [અપાવનારી હકીકત

**કુલ(-ળ)-કથા** સ્ત્રી. [સં.] કુલ-પરંપરાથી કુળને ખ્યાતિ

**કુલ-કન્યા** સ્ત્રી. [સં.] ખાનદાન કુળની કન્યા

**કુલકર્ણી** જુઓ 'કુળકર્ણી.'

**કુલ-કર્મ** ન. [સં.] પરંપરાથી ઊતરી આવેલું તે તે કુળનું કામ, બાપદાદાનો ધંધો

**કુલ(-ળ)-કલંક** (-કલઙ્ક), **કુલ(-ળ)-કંટક** (-કણ્ટક) વિ. [સં., પું.] (લા.) જુઓ 'કુલ-ઉછાળ.'

**કુલ-કાની** સ્ત્રી. [સં. કુલ + જુઓ 'કાની.'] કુલ-મર્યાદા

**કુલ-કુલાં** ક્રિ. વિ. [અર. 'કુલ્લ'નો દ્વિર્ભાવ, ગુ.] કુલ અખત્યાર ભોગવતું, સર્વ અધિકારવાળું. (૨) ઘરમાં બધી ક્રિયાઓ માટે કામ કરનાર માણસ [ચળ

**કુલકુલી** સ્ત્રી. [રવા.] ખડખડાટ હસવું એ. (૨) ખંજવાળ,

**કુલ(-ળ)-ક્રમાગત** વિ. [સં. कुल-क्रम + आ-गत] કુળની પરંપરાથી ઊતરી આવેલું, વંશપરંપરાથી ચાલ્યું આવેલું.

**કુ-લક્ષણ** ન. [સં.] ખરાબ લક્ષણ, અપલક્ષણ, કુટેવ, નિંદ્ય આદત

**કુલક્ષણી**[1] વિ. [સં., પું.] અપલખણું

**કુલક્ષણી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'કુલક્ષણું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] અપલખણી સ્ત્રી, દુરાચારી સ્ત્રી

**કુલક્ષણું** વિ. [સં. + ગુ. 'ઉં' પ્ર.] જુઓ 'કુલક્ષણી.[1]'

**કુલ(-ળ)-ક્ષય** પું. [સં.] કુળનો વિનાશ, નિર્વંશ જવાપણું

**કુલ(-ળ)-ગુરુ** પું. [સં.] આશ્રમમાં રહેનાર પુત્ર-શિષ્યો વગેરેનો સૌથી મોટો પુરુષ-ગુરુ, મુખ્ય આચાર્ય. (૨) વંશપરંપરાનો ગોર, કુળગોર, કપાળ-ગોર. (૩) પેઢીનામું રાખનારો ભાટ કે બારોટ, વહીવંચો

**કુલ(-ળ)-ગોર** (-ગૉર) પું. [સં. कुल + જુઓ 'ગોર.[1]'] વંશપરંપરાથી ઊતરી આવતો ગોર કે પુરોહિત, કપાળ-ગોર

**કુલ(-ળ)-ગૌરવ** ન. [સં.] કુલાભિમાન

**કુ-લગ્ન** ન. [સં.] ખરાબ મુહૂર્ત. (જ્યો.)

**કુલ(-ળ)-ઘાતક** વિ. [સં.], **કુલ(-ળ)ઘાતી** વિ. [સં., પું.], **કુલ-ઘ્ન** વિ. [સં.] કુળનો વિનાશ કરનાર

**કુલ(-ળ)-ચ્છત્ર, કુલ(-ળ)-છત્ર** ન., વિ. [સં. कुल-च्छत्र (छत्र)] કુળના છત્રરૂપ વડીલ, કુળનો વડો પુરુષ

**કુ(-કૂ)લ-ઝપટ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કુલ' + 'ઝપટવું.'],

**કુ(-કૂ)લ-ઝપાટે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કુલ[3]' + 'ઝપાટો' + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] તમામ, સદંતર, બધું મળીને

**કુલટા** સ્ત્રી. [સં.] વ્યભિચારિણી સ્ત્રી, છીનાળ

**કુલડી** જુઓ 'કૂલડી.'

**કુલડું** જુઓ 'કૂલડું.'

**કુલડો** જુઓ 'કૂલડો.'

**કુ-લત** સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'લત'.] કુટેવ, ખરાબ આદત

**કુલ(-ળ)-તંતુ** (-તન્તુ) પું. [સં.] વંશપરંપરા ચાલુ રાખનાર પુરુષ-સંતાન

**કુલ(-ળ)-તારણ** વિ. [સં.] કુળને યશ અપાવનાર સંતાન

**કુલ-તિથિ** સ્ત્રી. [સં.] ચોથ આઠમ બારસ અને ચૌદસમાંની કોઈ પણ એક તિથિ [પુરુષ-સંતાન

**કુલ-તિલક** પું. [સં.] કુળને ઉજ્જ્વલતા આપનાર કર્મી

**કુલ-દિનકર** પુ. [સં.] સૂર્યની જેમ કુળને શોભા આપનાર કર્મી પુરુષ-સંતાન

**કુલ(-ળ)-દીપ,** ૦**ક** પું. [સં.] દીવાની જેમ કુળને શોભા આપનાર કર્મી પુરુષ-સંતાન

**કુલ(-ળ)-દેવ** પું. [સં.], -**તા** સ્ત્રી., પું. [સં., સ્ત્રી.] વંશપરંપરાથી કુળના ઇષ્ટદેવ તરીકે મનાતો આવતો કોઈ પણ એક દેવ, ઇષ્ટદેવ

**કુલ(-ળ)-દેવી** સ્ત્રી. [સં.] વંશપરંપરાથી કુળની ઇષ્ટદેવી તરીકે મનાતી આવતી કોઈ પણ એક દેવી, ઇષ્ટદેવી

**કુલ-દ્રોહ** પુ. [સં.] પોતના કુળનું અનિષ્ટ વિચારવું એ

**કુલદ્રોહી** વિ. [સં., પું.] કુલદ્રોહ કરનારું
**કુલ(-ળ)-ધર્મ** પું. [સં.] વંશપરંપરાથી કુળના લોકો પાળતા આવ્યા હોય તે ધર્મ-સંપ્રદાય તેમજ આચાર-વિચાર
**કુલ(-ળ)-નામ** ન. [સં.] અવટંક, અટક, ઓળખ, 'સર્નેઇમ'
**કુલ-નાયક** પું. [સં.] વિશ્વવિદ્યાલયમાં 'કુલાધિપતિ'થી ઊતરતો દરજ્જો ધરાવનાર અધિકારી, કુલપતિ, 'વાઇસ-ચાન્સેલર' [પુરુષ-સંતાન
**કુલ(-ળ)-નાશક, -ન** વિ., પું. [સં.] કુળને ખતમ કરનાર
**કુલ-પતિ** પું. [સં.] વિશ્વવિદ્યાલયોમાં 'કુલાધિપતિ' પછી તરતના દરજ્જાનો અધિકારી, જુઓ 'કુલ-નાયક,' 'વાઇસ-ચાન્સેલર.' [પહેલાં 'કુલપતિ' શબ્દ 'ચાન્સેલર' માટે હતો.]
**કુલપતિ-પદ** ન. [સં.] કુલપતિનો અધિકાર અને હોદ્દો
**કુલ(-ળ)-પરંપરા** (-પરમ્પરા) સ્ત્રી. [સં.] કુળની પેઢી દર પેઢી ઊતરી આવતી સળંગ માળા, વંશવેલો, પેઢી
**કુલ-પર્વત** પું. [સં.] ભારતવર્ષનો પ્રાચીન કાળથી ગણાતો આવતો મુખ્ય તે તે પર્વત (એ સાત છે: મહેંદ્રગિરિ મલય સહ્યાદ્રિ શુક્તિમાન ઋક્ષ વિંધ્ય અને પારિયાત્ર)
**કુલ-પુરુષ** પું. [સં.] ગોત્ર કે વંશનો આદિ પુરુષ
**કુલ-પ્રથા** સ્ત્રી. [સં.] વંશપરંપરાથી ઊતરી આવતી રીત-રસમ, કુળનો રિવાજ [થયેલું, કુલીન
**કુલ-પ્રસૂત** વિ. [સં.] શ્રેષ્ઠ અને ખાનદાન કુળમાં ઉત્પન્ન
**કુલફી** સ્ત્રી. [અર.] હુક્કાની નાની નળી. (૨) ટિન અગર બીજી કોઈ ધાતુ અથવા માટીની ભૂંગળીમાં ભરી બરફમાં ઠારેલું દૂધ મલાઈ યા શરબત
**કુલ(-ળ)-બોળ, -ળણ** (-બોળ, -ળણ) વિ. [સં. कुल + જુઓ 'બોળવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] કુળને કલંક લગાડનારું [અપાવનારું
**કુલ(-ળ)-ભૂષણ** ન. [સં.] કુળને પોતાનાં સત્કાર્યોથી શોભા
**કુલ-ભ્રષ્ટ** વિ. [સં.] કુળની મર્યાદાથી વિચલિત થયેલું
**કુલ(-ળ)-મર્યાદા** સ્ત્રી. [સં.] વંશપરંપરાથી કુળની રીત-રસમનું પાલન કરવું એ, કુળની આબરૂ
**કુલ-મુખત્યાર** વિ. [જુઓ 'કુલ[૩]' + 'મુખત્યાર'] જેની પાસે વહીવટ કરવાની તમામ સત્તા છે તેવું
**કુલમુખત્યારી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] સર્વસત્તાધારી-પણું, એકહથ્થુ સત્તા
**કુલ-મંડણ** (-મણ્ડણ) વિ. [સં. °मण्डन ન.], -ન (-મણ્ડન) વિ. [સં., ન.] કુળના અલંકારરૂપ, પોતાનાં કાર્યોથી પોતાના કુળની આબરૂ વધારનાર
**કુલ-યોગિની** સ્ત્રી. [સં.] (લા.) પત્ની, ભાર્યા
**કુલ-રાજ્ય** ન. [સં.] રાજ્યશાસનનો એક પ્રકાર, સરદાર-તંત્ર
**કુલરિયો** વિ., પું., વિ., પું. ગુદા-મૈથુન કરવાનાર, લોંડો
**કુલ(-ળ)-રીત** (-ત્ય), -તિ સ્ત્રી. [સં. कुल-रीति] કુળનો રીત-રિવાજ, 'ક્રીડ'
**કુલ-વટ** (-ટય) સ્ત્રી. [સં. + वृत्ति > પ્રા. वट्टि] કુળનું પરંપરાગત ગૌરવ, કુલીનતા, ખાનદાની
**કુલ(-ળ)-વધૂ** સ્ત્રી. [સં.] કુટુંબને શોભા આપે તેવી સચ્ચારિત્ર્ય પુત્ર-વધૂ, સારા ઘરની વહુઆરુ
**કુલ-વાસી** વિ. [સં., પું.] છાત્રાલયમાં રહી ભણનારું, ગુરુકુળમાં રહી અભ્યાસ કરનારું
**કુલ-વિજ્ઞાન** ન. [સં.] કોઈ પણ ખાસ પ્રાણી અથવા વનસ્પતિનો જાતીય વિકાસક્રમ અથવા ઇતિહાસ, 'ફાઇલો-જેની'
**કુલ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] વંશપરંપરાથી કુળમાં ઊતરી આવેલી તે તે ચોક્કસ વિદ્યા-શાખા
**કુલ-વૃદ્ધ** વિ. [સં.] કુળમાંનું ઉંમરે સૌથી મોટું વડીલ
**કુલ-વ્રત** ન. [સં.] જુઓ 'કુલ-મર્યાદા,' 'ક્રીડ' (દ. બા.)
**કુલ-સંપ્રદાય** (-સમ્પ્રદાય) પું. [સં.] જુઓ 'કુલ-ધર્મ.' (૨) જુઓ 'કુલ-મર્યાદા.'
**કુલ(-ળ)-હીણું** વિ. [સં. कुल-हीनक- > પ્રા. °हीणअ-], -ન વિ. [સં.] હલકા કુળનું, હલકી ઓલાદનું, વર્ણસંકર
**કુલ(-ળ)લ-હોલ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કુલ[૩]' + અં.] બધું જ, સર્વ કાંઈ, તમામ, સદંતર [એક વનસ્પતિ
**કુલ(-લિં)જન** (કુલ(-લિ)ઞ્જન) ન. [સં. कुलंजन] એ નામની
**કુલાકુલ-તિથિ** સ્ત્રી [સં.] બીજ છઠ દસમ કે બારસ માંહેની તે તે તિથિ [શતતારકામાંનું તે તે નક્ષત્ર
**કુલાકુલ-નક્ષત્ર** ન. [સં.] આર્દ્રા મૂલ અભિજિત અને
**કુલાકુલ-વાર** પું. [સં.] બુધવાર
**કુલાચલ** પું. [સં. कुल + अ-चल] જુઓ 'કુલ-પર્વત'
**કુલા(-ળા)ચાર** પું. [સં. कुल + आ-चार] કુળની પરંપરાથી ચાલ્યો આવતો રીતરિવાજ [પુરોહિત
**કુલાચાર્ય** પું. [સં. कुल + आचार्य] કુળનું ધાર્મિક કામ કરાવનાર
**કુલા(-વા)ડી** જુઓ 'કુહાડી.'
**કુલાધિપતિ** પું. [સં. कुल + अधि-पति] વિશ્વવિદ્યાલયોમાં સર્વોપરિ સ્થાનનો અધિકારી, 'ચાન્સેલર.' (પૂર્વે આ 'કુલપતિ' કહેવાતો.)
**કુલાધીશ, -શ્વર** પું. [સં. कुल+अधीश, -श्वर] કુળનો મુખ્ય માણસ
**કુ(-કો)લાબો** પું. [અર. 'કુલાબહ્'] માછલાં પકડવાનો કાંટો, (૨) ભૂશિરની જમીન
**કુલા(-ળા)ભિમાન** ન. [સં. कुल + अभि-मान પું.] કુલ-ગૌરવ
**કુલામ્નાય** પું. [સં. कुल + आम्नाय] કુલ-મર્યાદા
**કુલાલ** પું. [સં.] કુંભાર
**કુલાલ-ચક્ર** ન. [સં.] કુંભારનો ચાકડો
**કુલાવતંસ** (-વતંસ) વિ. [સં. कुल + अवतंस] કુલ-ભૂષણ
**કુ(-કો)લાહ** સ્ત્રી. [અર. કુલાહ્] માથા ઉપર પહેરવાની ટોપી કે પાઘ, કુલેહ. (પુષ્ટિ.) [કુટુંબનો છોકરો
**કુલાંકુર** (કુલાઙ્કુર) પું. [સં. कुल + अङ्कुर] (લા.) સારા
**કુલાંગના** (કુલાઙ્ગના) સ્ત્રી. [સં.] ખાનદાન કુટુંબની સ્ત્રી
**કુલાંગાર** (કુલાઙ્ગાર) વિ. [સં. कुल + अङ्गार પું.] (લા.) કુળને કલંક લગાડે તેવું સંતાન
**કુલિયારું** ન. એક પક્ષી
**કુલિ(-લી)શ** ન. [સં., પું.] ઇંદ્રનું વજ્ર
**કુલી** પું. [તુર્કી. 'ગુલામ'] ભાર ઊંચકનાર મજૂર
**કુલીન** વિ. [સં.] કુળવાન, ખાનદાન, ઊંચા કુળનું.
**કુલીન-તા** સ્ત્રી. [સં.] કુલીનપણું, ખાનદાની
**કુલીન-શાસન** ન. [સં.] શિષ્ટ લોકોથી ચાલતી રાજ્યસત્તા, શિષ્ટ-શાસન, અમીર લોકોથી ચાલતું સાસન, 'ઍરિસ્ટોક્રસી'

(ક. પ્ર.)
**કુલીન-શાહી** સ્ત્રી. [સં. કુલીન + ફા. 'શાહ્' ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] કુળવાન હોવાનું ગૌરવ. (૨) વિ. ખાનદાનીના ગર્વવાળું
**કુલીશ** જુઓ 'કુલિશ.' [સરવાળે, કુલ્લે
**કુ(-કૂ)લે** વિ. [જુઓ 'કુલ[2]' + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ.] કુલ,
**કુલેર** (કુઃલેરય) સ્ત્રી. ઘઉં બાજરી કે ચોખાનો ગોળ ખાંડ કે મધ અને ઘી કે તેલમાં ચોળેલો લોટ. [૦ ખાવી (રૂ. પ્ર.) સૃષ્ટિક્રમવિરુદ્ધ મૈથુન કરાવવું. ૦ ચોળવી (-ચોળવી) (રૂ. પ્ર.) સૃષ્ટિક્રમવિરુદ્ધ મૈથુન કરવું]
**કુલેરિયું** (કુઃલે-) વિ. [જુઓ 'કુલેર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) સૃષ્ટિક્રમવિરુદ્ધ મૈથુન કરાવનાર
**કુલેહ** (કુઃલે) સ્ત્રી. [અર. કુલાહ્] મોગલાઈ પ્રકારની પાઘ. (પુષ્ટિ.) (પુષ્ટિમાર્ગીય, મંદિરોમાં ઠાકોરજીને એ ઘાટની પાઘ પહેરાવવાનો એક શૃંગાર). (૨) ટોપી કે પાઘ
**કુલોચ્છેદ** પું. [સં. कुल + उच्छेद] કુળનાશ, નિર્વંશતા
**કુલોત્પન્ન** વિ. [સં. कुल + उत्पन्न] કુળમાં જન્મેલું
**કુલોદય** પું. [સં. कुल + उदय] કુળનો ઉદય, કુળની ચડતી
**કુલોદ્ધાર** પું. [સં. कुल + उद्धार ] કુળને ઉન્નત કરવું એ, વંશનો ઉત્કર્ષ [નાર, કુળને કીર્તિ અપાવનાર
**કુલોદ્ધારક** વિ. [સં. कुल + उद्धारक] કુળને ઉન્નત કર-
**કુલોદ્ભવ, કુલોદ્વહ** પું. [સં. कुल + उद्भव, उद्वह] કુળમાં થયેલી-થતી ઉત્પત્તિ, કુળમાં જન્મ થવો એ. (૨) વિ. કુળમાં ઉત્પન્ન થયેલું (મુખ્યત્વે સમાસમાં ઉત્તર પદે)
**કુલ્ફી** જુઓ 'કુલફી.'
**કુલ્મીશાહ** પું. એ નામનો એક સુંદર છોડ
**કુલ્માષ** પું. [સં.] જંગલી કળથી. (૨) મોટી જાતના અડદ. (૩) તે તે ધાન્યનું બનાવેલું બાફેલું ખાદ્ય
**કુલ્યા** સ્ત્રી. [સં.] કુલીન સ્ત્રી. (૨) નાની નાની નહેર
**કુલ્યાધ્યક્ષ** પું. [સં. कुल्या + अध्यक्ष] નહેર-ખાતાનો સરકારી અમલદાર, 'ઇરિગેશન ઑફિસર'
**કુલ્લડી** જુઓ 'કુલડી.'
**કુલ્લું** જુઓ 'કૂલડું.'
**કુલ્લે** જુઓ 'કુલે.'
**કુલ્લો[1]** પું. ઉપરની બાજુએ શિંગડાં ગોળ વળ્યાં હોય તેવો બળદ, કૂંઢો બળદ
**કુલ્લો[2]** પું. [હિં. કુલ્લા] જુઓ 'કોગળો.'
**કુ-વચન** ન. [સં.] ખરાબ બોલ, અપ-શબ્દ. (૨) નિંદા, ગીલા
**કુવચની** વિ. [સં., પું.] અપશબ્દ બોલનારું. (૨) નિંદા કરનારું, નિંદક
**કુ-વર્ષ** ન. [સં.] દુકાળનું વરસ (અતિવૃષ્ટિ કે અનાવૃષ્ટિનું)
**કુવલય** ન. [સં.] કાળું કમળ, ઇંદીવર. (૨) ધોળું કમળ
**કુવલયાપીડ** પું. [સં.] પૌરાણિક રીતે મથુરાના રાજા કંસનો એ નામનો એક હાથી. (સંજ્ઞા.) [નામ. (સંજ્ઞા.)
**કુવલયાશ્વ** પું. [સં.] પૌરાણિક ઋતુધ્વજ રાજાનું બીજું
**કુ-વસન** ન. [સં.] ખરાબ વસ્ત્ર, મેલું લૂગડું
**કુ-વાક્ય** ન. [સં.] જુઓ 'કુ-વચન.'
**કુ(-કું)વાડિયો** પું. ચોમાસામાં ઊગનારો એક જાતનો જંગલી છોડ (જેનાં બી શેકીને 'કૉફી' કરવા ઉપયોગમાં લેવામાં આવે છે.), પુવાડિયો
**કુવાડી** (કુઃવાડી) જુઓ 'કુહાડી.'
**કુવાડો** (કુઃવાડો) જુઓ 'કુહાડો.'
**કુવાતરી** સ્ત્રી. ભેજવાળી જગ્યામાં ઊગતો એક નાનો છોડ
**કુ-વાદ** પું. [સં.] ખોટી ચર્ચા, વિતંડા
**કુ-વાયરો** પું. [ સં. कु + જુઓ 'વાયરો.' ] સમુદ્રમાં વાતો તોફાની પવન, ખરાબ હવામાન
**કુવાલી** સ્ત્રી. [ સં. कूप > પ્રા. कूव દ્વારા ] નાનો કૂવો, કૂઈ
**કુવાશી(-સી)** સ્ત્રી. કુમારિકા, કુંવારી કન્યા [વાસ
**કુ-વાસ[1]** પું. [સં.] ખરાબ રહેઠાણ, ખરાબ પાડોશવાળો
**કુ-વાસ[2]** (-સ્ય) સ્ત્રી. [સં. कु + જુઓ 'વાસ[2].'] દુર્ગંધ, બદબો [અનીતિમય ઇચ્છા
**કુ-વાસના** સ્ત્રી. [ સં. ] ખરાબ વાસના, ખોટી અને
**કુવાસી** જુઓ 'કુવાશી.' [તેવું, 'નૉન-કન્ડક્ટર'
**કુ-વાહક** વિ. [સં.] ગરમી વીજળી વગેરેનો સંચાર ન કરે
**કુ-વિચાર** પું. [સં.] દુષ્ટ વિચાર, ખરાબ ભાવના
**કુવિચારી** વિ. [ સં., ] દુષ્ટ વિચાર કરનારું, ખરાબ ભાવનાવાળું
**કુ-વિતર્ક** પું. [સં.] જુઓ 'કુ-તર્ક.'
**કુ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ખરાબ વિદ્યા, મેલી વિદ્યા
**કુ-વિવાહ** પું. [સં.] અણઘટતા પ્રકારનું લગ્ન
**કુ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ખરાબ દાનત, બૂરી ભાવના. (૨) વિ. ખરાબ દાનતવાળું
**કુ-વૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] નુકસાન કરનારો વરસાદ, ઋતુ વિનાનો વરસાદ, કમોસમી વરસાદ, માવઠું [વનસ્પતિ
**કુવેચ** ( -ચ્ય) સ્ત્રી. જેને અડકવાથી ચળ આવે તેવી એક
**કુ-વેણ** (-વેણ્ય) ન. [સં. कु + જુઓ 'વેણ.'] જુઓ 'કુ-વચન.'
**કુ-વેણી[1]** સ્ત્રી. [સં.] ઢંગધડા વિનાનો વાળેલો ચોટલો
**કુવેણી[2]** સ્ત્રી. માછલાં રાખવાનું વાંસનું બનાવેલું પાત્ર
**કુવેતર[1]** ન. [ સં. कूप > પ્રા. कूव દ્વારા ] કૂવાના પાણીથી પોષણ આપી પાક લેવામાં આવે છે તેવી ખેતરાઉ જમીન, વાડી-પડું [કુ-સંતતિ
**કુ-વેતર[2]** ન. [ સં. कु + જુઓ 'વેતર.' ] ખરાબ સંતાન,
**કુવેતી** પું. [ સં. कूप > પ્રા. कूव દ્વારા ] કોસ-ચલાવનારો માણસ, કોસિયો [ક-વેળા
**કુ-વેળા** સ્ત્રી. [ સં. कु-वेला ] ખરાબ પળ, ખરાબ સમય,
**કુ-વૈદ્ય** પું. [સં.] તાલીમ લીધા વિના વૈદું કરનારો માણસ, ઊંટ-વૈદ્ય [અનિષ્ટ ખર્ચ
**કુ-વ્યય** પું. [સં.] દુર્વ્યય, અજુગતો ખર્ચ કે વપરાશ,
**કુવ્યયી** વિ. [સં., પું.] દુર્વ્યય કરનારું
**કુ-વ્યવસ્થા** સ્ત્રી. [સં.] અયોગ્ય પ્રકારની ગોઠવણ, અનિષ્ટ ગોઠવણ, 'મિસ-મૅનેજમૅન્ટ'
**કુવ્વત** સ્ત્રી [અર.] કૌવત, તાકાત, બળ, શક્તિ
**કુશ** પું. [સં.] નાનો દર્ભ, ડાભ નામની વનસ્પતિ, ડાભડો. (૨) પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે સાત દ્વીપોમાંનો એક પ્રાચીન દ્વીપ. (સંજ્ઞા.) (૩) ઇક્ષ્વાકુ વંશના રામચંદ્રના સીતામાં થયેલા જોડિયા પુત્રોમાંનો એ નામનો એક. (સંજ્ઞા.)
**કુશકડું** વિ. નાનકડું, નાનું, ગજા વગરનું

**કુશ-કંડિકા** ( -કણ્ડિકા) સ્ત્રી. [સં.] કુશની સળી મૂકી કુંડમાં હોમ-નિમિત્તે અગ્નિ-સ્થાપના કરવાની ક્રિયા

**કુશ(-સ)કા** પું., બ. વ., **-કાં** ન., બ. વ. [ દે. પ્રા. कुक्कुस- વ્યત્યયથી ] ધાન્યનાં ફોતરાં, થૂલું, ભૂંસું. (૨) ખજૂર કે ખારેકના ઠળિયા. [ **૦ કાઢવા, -વાં** (રૂ. પ્ર.) દુ:ખ દઈ માલ વિનાનું કરી નાખવું. (૨) થકવી દઈ તાબે કરવું. **૦ ખાંડવા, -વાં** (રૂ. પ્ર.) નકામી માથાફોડ કરવી ]

**કુશ(-સ)કી** સ્ત્રી. [ જુઓ 'કુશકા' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ડાંગર ઘઉં વગેરેને બીજી વાર ખાંડતાં નીકળતી ઝીણી ફોતરી (માંદાઓને માટે આની રાબ કરી પાવામાં આવે છે.)

**કુ-શકુન** ન. [સં.] અપશુકન

**કુશ-દ્વીપ** પું [સં.] જુઓ 'કુશ.[૨]' (સંજ્ઞા.)

**કુશન** ન. [અં.] મોટર રેલવે વગેરેમાં તેમજ ખુરશી વગેરેમાં પોચાપણું રાખવા માટે મુકાતી ગાદી. (૨) બિલિયર્ડ રમવાના મેજની ધાર. (૩) કમાન ઉપર આંચકા ખમવા માટે કરવામાં આવતું ચણતર [શસ્ત્ર. (વૈદ્યક.)

**કુશ-પત્રક** ન. [સં.] ફોલ્લા ચીરવાનું જૂની પદ્ધતિનું એક

**કુ-શબ્દ** પું. [સં.] ખરાબ બોલ, કુ-વચન. (૨) ખરાબ અવાજ (કાગડા વગેરેનો)

**કુશ-મુદ્રિકા** સ્ત્રી. [સં.] પવિત્ર કર્મ કરતી વેળા ડાભ-સળીની પહેરવામાં આવતી વીંટીના આકારની મુદ્રિકા, પવિતરી

**કુશ(-સ)રાત** (-ત્ય) સ્ત્રી. તંદુરસ્તી. (૨) સુખ, આબાદી

**કુશલ(-ળ)** વિ. [સં.] હોશિયાર, નિષ્ણાત, 'એફિશિયન્ટ.' (૨) સુખી, સલામત. (૩) ન. સુખાકારી, સલામતી. (૪) ભલું, હિત. [**૦ ઇચ્છવું** (રૂ. પ્ર.) ભલું ઇચ્છવું. **૦ પૂછવું** (રૂ. પ્ર.) સુખાકારી વિશે પૂછવું ]

**કુશલ(-ળ)-ક્ષેમ** વિ. [ સં. ] ક્ષેમ-કુશળ, સુખી અને આરોગ્યવાળું. (૨) ન. સુખ અને આરોગ્યવાળી સ્થિતિ

**કુશલ(-ળ)-તા** સ્ત્રી. [સં.] કુશલ હોવાપણું

**કુશલ(-ળ)-પત્ર** પું. [સં., ન.] ક્ષેમકુશળતાના સમાચારનો કાગળ (ટપાલનો)

**કુશલ(-ળ)-પ્રશ્ન** પું. [સં ] ક્ષેમકુશળતા વિશેનો સવાલ

**કુશસ્થલી(-ળી)** સ્ત્રી. [સં.] પૌરાણિક અનુશ્રુતિ પ્રમાણે સૂર્યવંશના શર્યાતિ રાજાના પ્રપૌત્ર રેવતે સૌરાષ્ટ્રમાં સમુદ્ર-તટે વસાવેલી નગરી (જે ઉજ્જડ થયા પછી એ સ્થળે શ્રીકૃષ્ણે દ્વારવતી– દ્વારકા વસાવી હતી.) (સંજ્ઞા.) (૨) ઉજ્જૈનનું એક ન.પ. (૩) દક્ષિણ કોશલની રાજધાની (પ્રાચીન સમયમાં). (સંજ્ઞા.)

**કુશળ** જુઓ 'કુશલ.'

**કુશળ-ક્ષેમ** જુઓ 'કુશલ-ક્ષેમ.'

**કુશળ-તા** જુઓ 'કુશલ-તા.'

**કુશળ-દક્ષિણા** સ્ત્રી. [ સં. कुशल-दक्षिणा ] લગ્ન થઈ રહ્યા પછી વરકન્યાની વિદાય વખતે ભલું ઇચ્છવા બદલ બ્રાહ્મણને અપાતી દક્ષિણા, ભૂયસી

**કુશળ-પત્ર** જુઓ 'કુશળ-પત્ર.'

**કુશળ-પ્રશ્ન** જુઓ 'કુશલ-પ્રશ્ન.'

**કુશળ-સમાચાર** પું. [ સં. कुशल + समाचार ] સલામતીને લગતી ખબર [(૨) સુખ-શાંતિ

**કુશળાત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [સં. कुशल દ્વારા ] તંદુરસ્તી, આરોગ્ય.

**કુશળી** વિ. [ સં. कुशली પું. ] કુશળ, સલામત

**કુશળી-ક્ષેમ** વિ. [ સં. कुशली પું. + क्षेमन् ગુ. પ્રયોગ ],

**કુશળું** વિ. [ જુઓ 'કુશળ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ] કુશળ-ક્ષેમ, ક્ષેમ-કુશળ, તદ્દન સલામત

**કુ-શંકા** ( -શઙ્કા) સ્ત્રી. [સં.] ખોટી શંકા, વહેમ

**કુશં(-શાં)ડિકા** (કુશ(-શા)ણ્ડિકા) સ્ત્રી. [જુઓ 'કુશ-કંડિકા.'] જુઓ 'કુશ-કંડિકા.'

**કુશંદા** (કુશન્દા) વિ. ખૂન કરનાર, મારી નાખનાર, ખૂની

**કુશાગ્ર** ન. [ સં. कुश + अग्र ] કુશઘાસ-ડાભડાની તીક્ષ્ણ અણી. (૨) ક્રિ. વિ. [ સં. कुशाग्रे ] (લા.) જીભને ટેરવે બરોબર યાદ

**કુશાગ્ર-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] (લા.) તીક્ષ્ણ બુદ્ધિ, બધું જ તરતા-તરત યાદ આવે એવી સમજ, પ્રબળ યાદદાસ્ત. (૨) વિ. પ્રબળ યાદદાસ્તવાળું, પૂછતાં જ કહી બતાવે તેવું. (૩) તીવ્ર બુદ્ધિવાળું, સાંભળતાં યાદ રાખી લેનારું

**કુશાગ્ર-તા** સ્ત્રી. [ સં. ] ( લા. ) તીક્ષ્ણતા, તીવ્રતા, સૂક્ષ્મ-બુદ્ધિમત્તા [(૩) વિશાળ, સગવડવાળું

**કુશાદા** વિ. [ફા.] ખુલ્લું. (૨) નિખાલસ, ખુલ્લા દિલનું.

**કુશાન** જુઓ 'કુષાણ.'

**કુશાગ્ર** ન. [સં.] એક જાતનું તેલી બિયું

**કુશાવતી** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કુશ-સ્થલી(૩).' (૨) બુદ્ધનું જ્યાં મૃત્યુ થયું હતું તે નગરી, કુશીનગર (પ્રાચીન કાલમાં). (સંજ્ઞા.) [એક ભૂભાગ-ખંડ. (સંજ્ઞા.)

**કુશાવર્ત** પું. [સં. कुश+आ-वर्त] પ્રાચીન સમયનો નવ માંહેનો

**કુશાસન[૧]** ન. [ સં. कुश + आसन ] દર્ભનું આસન, દર્ભાસન, દર્ભની સળીઓનું બનાવેલું આસનિયું

**કુ-શાસન[૨]** ન. [સં.] ખરાબ રાજ્ય-અમલ, જુલમી રાજ-સત્તા

**કુશાસની** વિ., પું. [સં., પું.] જુલમી રાજા

**કુશાંગુલીય, ૦ક** (કુશાઙ્ગુલીય, ૦ક) ન. [સં.] દર્ભની પવિત્ર કાર્યોમાં પહેરાતી વીંટી, પવિતરી

**કુશાંડિકા** (કુશાણ્ડિકા) જુઓ 'કુશ-કંડિકા.'

**કુ-શિક્ષક** પું. [સં.] ખરાબ શિક્ષણ આપનાર શિક્ષક

**કુ-શિક્ષણ** ન. [સં.] ખરાબ પ્રકારનું ભણતર [શિક્ષક

**કુ-શિક્ષિકા** સ્ત્રી. [ સં. ] ખરાબ શિક્ષણ આપનારી સ્ત્રી-

**કુ-શિક્ષિત** વિ. [સં.] ખરાબ રીતે શિક્ષણ પામેલું

**કુશી(-ષી, -સિ, -સી)દ** ન. [સં.] વ્યાજ, 'ઇન્ટરેસ્ટ,' 'ડિવડન્ડ.' (૨) વ્યાજે મૂકવામાં આવેલી રકમ. (૩) વ્યાજ સહિતની મૂળ રકમ. (૪) પું. વ્યાજવટું કરનાર, નાણાવટી, શરાફ

**કુશી(-ષી, -સિ, -સી)દ-પત્ર** પું. [સં., ન.] વ્યાજ સહિતની લેણી રકમ ચૂકવવા માટેની વાયદા-ચિઠ્ઠી, 'પ્રોમિસરી નોટ'

**કુશીનાર** ન. [પાલી.] જ્યાં બુદ્ધ નિર્વાણ પામ્યા હતા તે નગર, કુશીનગર, કુશાવતી. (સંજ્ઞા.)

**કુ-શીલ** ન. [સં.] ખરાબ ચાલ-ચલગત, અસદાચરણ, દુરાચરણ. (૨) ખરાબ રીત-ભાત, ગેરવર્તણૂક. (૩) વિ. દુરાચરણી

**કુશીલ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કુશીલપણું [(નાટ્ય.)
**કુશીલવ** પું. [સં.] ભાટચારણ. (૨) નાટકનો ખેલાડી.
**કુશીલા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] દુરાચરણી સ્ત્રી
**કુશોદક** ન. [.સં. कुश+उदक] ડાભડા સાથેનું પવિત્ર પાણી (શુદ્ધિ માટે વ્યક્તિ પર જે છંટાય છે.)
**કુષાણ** પું. [સંસ્કૃતાભાસી] ઈ. સ. ૧ લી. સદી આસપાસનો એક રાજવંશ (જે અંગ્રેજી જોડણીને અનુસરી 'કુશાન' પણ લખાયો છે.). (સંજ્ઞા.)
**કુષીદ** જુઓ 'કુશીદ.'
**કુષીદ-પત્ર** જુઓ 'કુશીદ-પત્ર.' [કોઢ, 'લેપ્રસી'
**કુષ્ઠ** પું. [સં., પું., ન.], **૦રોગ** પું. [સં.] કોઢનો રોગ, **કુષ્ઠરોગી** વિ. [સં, પું.], **કુષ્ઠિત** વિ. [સં.], **-ષ્ઠી** વિ. [સં., પું.] કોઢના રોગવાળું, કોઢિયું
**કુ(-કૂ)ષ્માંડ** (કુ(-કૂ)ષ્માણ્ડ), **૦ક** ન. [સં.] ભૂરું કોળું. (૨) કોળું, પતકોળું. (૩) ટીનસું (કોળાની નાની જાત)
**કુ(-કૂ)ષ્માંડ-પાક** (કુ(-કૂ)ષ્માણ્ડ-) પું. [સં.] વૈદ્યકીય દૃષ્ટિએ બનાવેલું ભૂરા કોળાનું મિષ્ટાન્ન. (વૈદક.)
**કુ(-કૂ)ષ્માંડાવલેહ** (કુ(-કૂ)ષ્માણ્ડા-)[સં. + अव-लेह] વૈદ્યકીય દૃષ્ટિએ કરવામાં આવેલું ભૂરા કોળાનું ચાટણ. (વૈદક.)
**કુસકા, -કાં** જુઓ 'કુશકા.'
**કુસકી** જુઓ 'કુશકી.'
**કુસડી** સ્ત્રી. મેંદાની એક જાત [સાધન, કાંગડ
**કુસડું** ન. વેજાના તાણાના પાણ ઉપર ફેરવવામાં આવતું
**કુસડો ઘોણુસ** પું. ઘોણસ સાપની એક જાત
**કુસ-ફુસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] ખાનગી વાતચીત, ઘુસપુસ
**કુસર** પું. કુંદ-છોડ, કસ્તૂરી-મોગરો
**કુસરાત** (-ત્ય) જુઓ 'કુશરાત.' [વોકળો
**કુ-સરિત(-તા)** સ્ત્રી. [સં. कु-सरित्, -ता] નાની નદી,
**કુસરી** સ્ત્રી. જુઓ 'કુસર.'
**કુ-સહયોગ** પું. [સં.] કપટ-ભરેલી સામેલગીરી, મેલી કે દુરાશયી સંતલસ
**કુ-સહાય, ૦ક** વિ. [સં.] ખરાબ સોબતી
**કુ-સંકલ્પ** (-સઙ્કલ્પ) પું. [સં.] જુઓ 'કુ-વિચાર.'
**કુ-સંગ** (-સઙ્ગ) પું. [સં.], **-ગત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [સં. कुसंगति], **-ગતિ** સ્ત્રી. [સં.] ખરાબ સોબત, ખરાબ માસણ સાથે હરવું ફરવું એ, દુઃસંગ
**કુસંગી** (-સઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] ખરાબ સોબતવાળું
**કુ-સંપ** (-સમ્પ) પું. [સં. कु + જુઓ 'સંપ.'] સંપનો અભાવ, અણબનાવ, મેળ ન હોવાપણું
**કુસંપી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જ્યાં ત્યાં મેળ તોડી ઝઘડા કરનારું
**કુ-સંસ્કાર** (-સંસ્કાર) પું., બ. વ. [સં.] રીતભાત અનીતિમય બને એવા પ્રકારની માનસિક પરિસ્થિતિ, ખરાબ સંસ્કાર
**કુસિ(-સી)દ** જુઓ 'કુશીદ.'
**કુસિ(-સી)દ-પત્ર** જુઓ 'કુશીદ-પત્ર.'
**કુસુમ** ન. [સં.] ફૂલ
**કુસુમ-ચાપ, કુસુમ-ધન્વા, કુસુમ-બાણ** પું. [સં.] ફૂલો-રૂપી ધનુષ જેણે ધારણ કર્યું છે (પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે) તેવો કામદેવ [ફૂલ-હાર
**કુસુમ-માલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] ફૂલ-માળા, ફૂલનો હાર,
**કુસુમલ** વિ. [સં. कुसुम + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ફૂલોથી ભરેલું (૨) સુગંધી (ન. મા.) [પુષ્પ-વૃષ્ટિ
**કુસુમ-વૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] ફૂલોનો વરસાદ, ફૂલ નાખવાં એ,
**કુસુમ-શર** પું. [સં.] જુઓ 'કુસુમ-ચાપ.'
**કુસુમ-સાર** પું. [સં.] ફૂલોનો મકરંદ
**કુસુમાકર** પું. [સં. कुसुम + आ-कर] જેમને લઈ વૃક્ષોમાં ફૂલો ઊભરાઈ પડે છે તે ઋતુ, વસંત-ઋતુ, 'સ્પ્રિંગ'
**કુસુમાગમ** પું. [સં. कुसुम + आ-गम] વૃક્ષોમાં ફૂલો આવવાં એ, કુસુમોદ્ગમ. (૨) વસંત ઋતુ
**કુસુમાભરણ** ન. [સં. कुसुम + आ-भरण] ફૂલોના અલંકાર
**કુસુમાયુધ** પું. [સં. कुसुम + आयुध] ફૂલો-રૂપી હથિયાર ધારણ કરનારો કામદેવ
**કુસુમાવલિ(-ળિ, -લી, -ળી)** સ્ત્રી. [સં. कुसुम + आवलि-(-ली)] ફૂલોની પંક્તિ. (૨) ફૂલ-હાર
**કુસુમાસવ** પું. [સં. कुसुम + आ-सव] ફૂલોનો રસ, મકરંદ
**કુસુમાસ્તરણ** ન. [સં. कुसुम + आ-स्तरण] ફૂલોની પથારી, ફૂલોની બિછાવટ [ફૂલોનો ભરેલો ખોબો, પુષ્પાંજલિ
**કુસુમાંજલિ** (-માઞ્જલિ) પું., [સં. कुसुम + अञ्जलि પું.]
**કુસુમિત** વિ. [સં.] ફૂલોવાળું, ફૂલોથી પૂર્ણ
**કુસુમોદ્ગમ** પું. [कुसुम + उद्गम] વૃક્ષ-વેલીઓમાં ફૂલો ફૂટવાં એ, કુસુમાગમ
**કુસુમોદ્યાન** ન. [સં. कुसुम + उद्यान] ફૂલોનો બગીચો, ફૂલ-વાડી [કરનારી સેવા-ચાકરી
**કુ-સેવા** સ્ત્રી. [સં.] ખરાબ પ્રકારની સેવા, સામાને નુકસાન
**કુસ્તી** સ્ત્રી. [ફા.] દ્વંદ્વયુદ્ધ પ્રકારની બે જણ વચ્ચેની અંગકસરત. (૨) (લા.) ઝઘડો. [**૦ ખેલવી, ૦ રમવી** (રૂ.પ્ર.) કુસ્તી કરવી. **૦માં ઊતરવું, ૦ લડવી** (રૂ.પ્ર.) કુસ્તીની બથ્થંબથ્થા કરવી]
**કુસ્તી-બાજ** વિ. [ફા.] કુસ્તી કરનાર
**કુસ્તીબાજી** સ્ત્રી. [ફા.] કુસ્તી ખેલવી એ
**કુ-સ્ત્રી** સ્ત્રી. [સં.] ખરાબ સ્ત્રી, વઢકણી યા વ્યભિચારણી (સ્ત્રી)
**કુ-સ્થાન** ન. [સં.] ખરાબ જગ્યા. (૨) મર્મ-સ્થાન
**કુ-સ્પર્ધા** સ્ત્રી. [સં.] ખોટી જાતની હરીફાઈ [સ્વપ્નું
**કુ-સ્વપ્ન** ન. [સં., પું.] ખરાબ અને અમંગળ પ્રકારનું
**કુ-સ્વભાવ** પું. [સં.] ખરાબ સ્વભાવ, દુષ્ટ પ્રકૃતિ
**કુ-સ્વાદ** પું. [સં.] ખરાબ સ્વાદ
**કુ-સ્વાદુ** વિ. [સં.] ખરાબ સ્વાદવાળું [બખોલ
**કુહર** ન. [સં.] પહાડની ગપોલ, કોતર, કુદરતી ગુફા,
**કુહરાપો** પું. [.દે. પ્રા. कुहर द्वारा] સડો. (૨) બળતરા
**કુહરિત** ન. [સં.] કોયલનો અવાજ, ટહુકો
**કુહાડિયો** પું. એક જાતની એ નામની વનસ્પતિ ('કુવાડિયો' નહિ.) [ફરસી, પરશુ
**કુહાડી** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. कुहाडिआ] નાના આકારનો કુહાડો,
**કુહાડો** પું. [દે. પ્રા. कुहाडअ-] લાકડાં વગેરે ફાડવાનું એક ઓજાર [**પગ પર કુહાડો** (રૂ.પ્ર.) આફત

નોતરવી એ ]
કુહુ(-હૂ), સ્ત્રી. ૦કાર પું. [સં.], કુહુ(-હૂ)-કુહુ(-હૂ) સ્ત્રી. [સં.] અવાજ, ટહુકો
કુહુડાં ન., બ. વ. ભૂખે મરવું એ, લાંઘણનો ટળવળાટ. [૦ થવાં (રૂ.પ્ર.) અન્ન વિના ટળવળવું ]
કુહુ(-હૂ)-રવ પું., કુહૂ, ૦કુહૂ સ્ત્રી., કુહૂ-કાર, પું. [સં.] જુઓ 'કુહુ.'
કુહેસો પું. ઝાકળ, વલ, ઓસ
કુળ[૧-૨] જુઓ 'કુલ.[૧-૨]'
કુળ-ઉછાળ જુઓ 'કુલ-ઉછાળ.'
કુળ-ઉજાળણ વિ. [સં. कुल + 'ઉજાળવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર. ] કુળને ખ્યાતિ આપનાર
કુળ-કથા જુઓ 'કુલ-કથા.'
કુળ(-લ)-કર્ણી પું. [મરા.] વસૂલાતી ખાતાનો કારકુન, [તળાટી, 'સર્વે ઇન્સ્પેક્ટર'
કુળ-કલંક (-કલઙ્ક) જુઓ 'કુલ-કલંક.'
કુળ-કંટક (-કણ્ટક) જુઓ 'કુલ-કંટક.'
કુળક્રમાગત જુઓ 'કુલક્રમાગત.'
કુળ-ક્ષય જુઓ 'કુલ-ક્ષય.'
કુળ-ખપ્પણ વિ. [સં. कुल+ क्षपण દ્વારા ] ઘાતકી, નીચ
કુળ-ગુરુ જુઓ જુઓ 'કુલ-ગુરુ.'
કુળ-ગોર (-ગોર) જુઓ 'કુલ-ગોર'.
કુળ-ગૌરવ જુઓ 'કુલ-ગૌરવ.'
કુળ-ઘાતક, કુળ-ઘાતી જુઓ 'કુલ-ઘાતક'-'કુલ-ઘાતી.'
કુળ-ચ્છત્ર, કુળ-છત્ર જુઓ 'કુલ-ચ્છત્ર.'
કુળ-તંતુ (-તન્તુ) જુઓ 'કુલ-તંતુ.'
કુળ-તાજ પું. [સં. कुल + જુઓ 'તાજ.'] (લા.) કુળને મુગટરૂપ પુત્ર, કુળને શોભા આપનારું પુત્ર-સંતાન
કુળ-તારણ જુઓ 'કુલ-તારણ.'
કુળ-દીપ, ૦ક જુઓ 'કુલ-દીપ, ૦ક.'
કુળ-દીવડો, કુળ-દીવો પું. [સં. कुल + જુઓ 'દીવડો'-'દીવો.'] જુઓ 'કુલ-દીપ.'
કુળ-દેવ, ૦તા જુઓ 'કુલ-દેવ, ૦તા.'
કુળ-દેવી સ્ત્રી. જુઓ 'કુલ-દેવી.'
કુળ-દેવ્યા સ્ત્રી. [સં. कुलदेवी ] જુઓ 'કુલ-દેવી.'
કુળ-ધર્મ જુઓ 'કુલ-ધર્મ.'
કુળ-નામ જુઓ 'કુલ-નામ.'
કુળ-નાશક જુઓ કુલ-નાશક.'
કુળ-પરંપરા (-પરમ્પરા) જુઓ 'કુલ-પરંપરા.'
કુળ-બોળ (-બોળ), -ળણ જુઓ 'કુલ-બોળ, -ળણ.'
કુળ-બોળુ (-બોળુ) વિ. [સં. कुल + 'બોળવું' + ગુ, 'ઉ' કૃ. પ્ર. ] જુઓ 'કુલ-બોળ.'
કુળ-ભૂષણ જુઓ 'કુલ-ભૂષણ.'
કુળ-મર્યાદા જુઓ 'કુલ-મર્યાદા.'
કુળ-મોટપ (-પ્ય) સ્ત્રી. [સં. कुल + જુઓ 'મોટપ.' ] [કુલીન-તા
કુળ-રીત(-ત્ય),સ્ત્રી.-તિ સ્ત્રી.[સં.]જુઓ 'કુલ-રીત'-'કુલ-રીતિ.'
કુળ-લજામણું વિ. [સં. कुल + 'લાજવું' + ગુ. 'આમણું' કૃ. પ્ર. ] કુળને શરમાવું પડે એવું કામ કરનારું
કુળ-લાજ સ્ત્રી. [સં. कुल + જુઓ 'લાજ.' ] કુળ-મર્યાદા, કુળની આબરૂ
કુળ-વધૂ જુઓ 'કુલ-વધૂ.'
કુળ-વસ્તુ સ્ત્રી. [સં., ન.] કુળની પરંપરામાં આવેલી [ચીજ-વસ્તુ, 'એર-લૂમ'
કુળવંત (-વન્ત) [સં. कुलवान् > પ્રા. कुलवंत, પ્રા. તત્સમ ] કુલીન
કુળવંતી (વન્તી) વિ., સ્ત્રી. [ સં. कुलवती > પ્રા. कुलवंती, [પ્રા. તત્સમ] કુલીન સ્ત્રી
કુળવંતું (-વન્તું) વિ. [ જુઓ 'કુળવંત' + ગુ. 'ઉ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'કુળવંત.'
કુળવાન વિ. [સં. कुलवान् પું.] કુલીન કુળવંત
કુળ-હીણું, -ન જુઓ 'કુલ-હીણું'- '-ન.'
કુળાચાર જુઓ 'કુલાચાર.'
કુળાભિમાન જુઓ 'કુલાભિમાન.'
કુળેલી સ્ત્રી. [સં. कुल દ્વારા] કન્યાને લગ્ન પછી વળાવતી વખતે સાથે કન્યાથી નાની ઉંમરની મોકલવામાં આવતી છોકરી
કું. જુઓ 'કુંપની,' -લાઘવ.
કું(-કૂં)કાવટી સ્ત્રી. [સં. कुङ्कुम-पत्रिका > પ્રા. कुंकुम-वट्टिआ] કંકુ પલાળી રાખવાનું પાત્ર, કંકાવટી
કું(-કૂં)કી પું. પાળેલો હાથી
કુંકુમ (કુઙ્કુમ) ન. [સં., પું.] કેસર વૃક્ષ. (૨) હળદરનો ખારાની મદદથી બનતો લાલ પદાર્થ, કંકુ
કુંકુમ-પત્રિકા (કુઙ્કુમ-) [સ્ત્રી.] લગ્ન વગેરે માંગલિક પ્રસંગની નિમંત્રણ-પત્રિકા, કંકોતરી [રંગનું, કંકુવરણું
કુંકુમ-રંગી (કુઙ્કુમ-રઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] કંકુના જેવા લાલ
કુંકુમ-વરણું કુંકુમ-વર્ણું (કુઙ્કુમ-) વિ. [સ. कुङ्कुम-वर्ण> 'વરણ' + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] જુઓ 'કુંકુમ-રંગી.'
કું(-કૂં)ચવાવું અ. ક્રિ. [સં. कुञ्च् ] સંકોચ પામવો. (૨) આંચકો ખાવો. (૩) આનાકાની કરવી. (૪) કોચવાવું
કુંચિકા (કુઞ્ચિકા) સ્ત્રી. [સં.] કૂંચી, ચાવી
કુંચિત (કુઞ્ચિત) વિ. [સં.] ચોળાઈ ગયેલું, સંકોચાઈ ગયેલું. (૨) ન. હાવભાવનો એક પ્રકાર (નાટ્ય.)
કુંજ[૧] (કુઞ્જ) સ્ત્રી. [સં., પું., ન.] વૃક્ષો વેલીઓ અને નાનાં રોપાં તથા વેલીઓના માંડવાવાળી ઘટા, લતા-મંડપ, વનરાજી, વનરાઈ
કું(-કૂં)જ[૨] સ્ત્રી. શિયાળાની ઋતુમાં વિદેશોમાંથી આવતું એક પક્ષી, કૂંજડી [(સંજ્ઞા.)
કુંજ એકાદશી (કુઞ્જ) સ્ત્રી. [સં.] ફાગણ સુદિ અગિયારસ.
કુંજ-કુટીર સ્ત્રી. [સં., ન.] લતા-ગૃહ [નાયિકાની ક્રીડા
કુંજ-કેલિ(-લી) (કુઞ્જ-) સ્ત્રી. [સં.] લતા-મંડપમાંની નાયક-
કુંજ-ગલી (કુઞ્જ-) સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'ગલી.'] લતા-મંડપમાંની જવા-આવવાની સાંકડી શેરી
કુંજ-ઘટા (કુઞ્જ-) સ્ત્રી. [સં.] વૃક્ષ-વનસ્પતિ-લતાઓની વિપુલતાવાળું સ્થાન
કુંજ-બિ(-વિ)હારી (કુઞ્જ-) વિ. [સં. कुञ्ज-विहारी, પું.] કુંજમાં ક્રીડા કરનાર. (૨) પું. શ્રીકૃષ્ણ
કુંજ-ભવન (કુઞ્જ) ન. [સં.] વનસ્પતિ-વેલીની ઘટાવાળું ક્રીડા-સ્થાન [સ્થાનમાં કરેલો માંડવો
કુંજ-મંડપ (કુઞ્જ-મણ્ડપ) પું. [સં.] વનસ્પતિ-વેલીઓવાળા

**કુંજ-માર્ગ** (કુઞ્જ-) પુ. [સં] જુઓ 'કુંજ-ગલી.'
**કુંજર** (કુઞ્જર) પું. [સં.] હાથી
**કુંજર-પીપર** (-રય), -ળી સ્ત્રી. [સં. कुञ्जर-पिप्पलिका > પ્રા. °पिप्पलिआ] લાંબી અને મોટી પીપર, ગજ-પીપર
**કુંજરી** (કુઞ્જરી) સ્ત્રી. [સં.] હાથણી
**કું(-કૂં)જરો** જુઓ 'કૂંજડો.[2]' [માની વેલનો માંડવો
**કુંજ-લતા** (કુઞ્જ-) સ્ત્રી. [સં.] કુંજમાંની વેલ. (૨) કુંજ-
**કુંજ-વન** (કુઞ્જ-) ન. [સં.] વનસ્પતિ વેલીઓથી સમૃદ્ધ વન
**કુંજ-વલ્લરિ(-રી)** (કુઞ્જ-) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કુંજ-લતા.'
**કુંજ-વિહારી** (કુઞ્જ-) જુઓ 'કુંજ-બિહારી.'
**કુંજવું** અ. ક્રિ. [સં. कुञ्ज् તત્સમ] ગુંજન કરવું, મીઠું ગણગણવું
**કુંજ-સદન** (કુઞ્જ-) ન. (સં.] જુઓ 'કુંજ-ભવન.'
**કુંજાગાર** (કુઞ્જા-) ન. [સં. कुञ्ज + अगार] જુઓ 'કુંજ-ભવન.' [(૨) વિ. હરિયાળું
**કુંજાર** સ્ત્રી. [સં. कुञ्जार- > कुंजार ન.] કુંજવાળી હરિયાળી
**કું(-કૂં)જો** પું. [ફા. કૂજહ્] ભોટવો, ચંબુ (ધાતુ તેમજ માટી અને કાચ તેમ પ્લાસ્ટિક વગેરેનો પણ)
**કું(-કૂં)ટ** પું. [સં. कुन्त, ભાલો] લડાઈમાં વાપરી શકાય તેવો પાંચથી સાત હાથ લાંબો લાકડાનો ફણાવાળો ડંગોરો
**કુંઠન** (કુણ્ઠન) ન. [સં.] કુંઠિત થવું એ
**કુંઠન-કારી** (કુણ્ઠન-) વિ. [સં., પું.] કુંઠિત કરનારું
**કુંઠિત** (કુણ્ઠિત) વિ. [સં.] અણી કે ધાર બુઠ્ઠી થઈ ગઈ હોય તેવું, ખાંડું. (૨) (લા.) બહેર મારી ગયેલું. (૩) રૂંધાઈ ગયેલું. (૪) મંદ
**કુંડ** (કુણ્ડ) પું. [સં.] જેમાં પાણીની કુદરતી સરવાણી હોય તેવો ચોરસ-લંબચોરસ-ગોળ ઘાટનો પગથિયાંવાળો હોજ. (૨) યજ્ઞની એ આકારની વેદી. (૩) વૈશ્વદેવ કરવાનો ધાતુનો એનો આકાર આપતું પાત્ર
**કુંડ-કરાળ** સ્ત્રી. [સં. कुण्ड + જુઓ 'કરાળ' (જમીન).] કાંકરીવાળી એક પ્રકારની જમીન
**કુંડ-કુંવર** (કુણ્ડ-) પું. [સં. कुण्ड + જુઓ 'કુંવર.'], **કુંડ-પુત્ર** (કુણ્ડ-) પું. [સં.] સધવા સ્ત્રીમાં પરપુરુષથી થયેલું પુત્ર-સંતાન [સ્વેદન-યંત્ર
**કુંડ-યંત્ર** (કુણ્ડ-યન્ત્ર) ન. [સં.] બાફ આપવાનું સાધન,
**કુંડલ(-ળ)** (કુણ્ડલ, -ળ) ન. [સં., પું., ન.] કાનનું એક પ્રાચીન પ્રકારનું વાળાનું ઘરેણું, તંગલ
**કુંડલા(-ળા)કાર** (કુણ્ડલા-) [સં. कुण्डल + आ-कार], **કુંડલા(-ળા)કૃતિ** (કુણ્ડલા-) સ્ત્રી. પું. [+ સં. आ-कृति] ગોળ આકાર. (૨) વિ. ગોળ આકારવાળું
**કુંડલિની** (કુણ્ડલિની) સ્ત્રી. [સં.] નાભિની નીચે ગૂંચળા જેવા આકારની ત્રણ આંટાવાળી એક શક્તિ (જેને યોગાભ્યાસથી જાગ્રત કરી શકાય છે.) (યોગ.)
**કુંડલી(-ળી)** (કુણ્ડલી,-ળી) સ્ત્રી. [સં.] નાનું વર્તુલ. (૨) લાકડી છત્રી ભાલા વગેરેને નીચેને છેડે રાખવામાં આવતી ગોળાકાર કડી, ખોલી. (૩) ગ્રહોનાં સ્થાન બતાવતું બાર ખાનાંનું ચોકઠું કે વર્તુલ, કૂંડળી. (જ્યો.) [૦ જોવી (રૂ. પ્ર.) માણસનું ભવિષ્ય જોવું. ૦ માંડવી (રૂ.પ્ર.) ગ્રહકુંડળી લખવી]
**કું(-કૂં)ડવારો** પું. પીલવા માટે જ્યાં કાપેલી શેરડી એકઠી કરવામાં આવે તે જગ્યા
**કું(-કૂં)ડવાં** ન. બ. વ. ખડકલા, ઢગલા
**કુંડળ** (કુણ્ડ) જુઓ 'કુંડલ.'
**કુંડળાકાર** (કુણ્ડળા-) જુઓ 'કુંડલાકાર.'
**કુંડળાકૃતિ** (કુણ્ડળા-) જુઓ 'કુંડલાકૃતિ.'
**કુંડળિયો** પું. [સં. कौण्डलिक-क > પ્રા. कुंडलियअ-] પહેલા ચરણનું આદિ અર્ધ અને છેલ્લા ચરણનું છેલ્લું અર્ધ જેનાં સમાન હોય એ પ્રકારનો મિશ્ર જાતિનો આઠચરણી માત્રામેળ છંદ. (પિં.)
**કું(-કૂં)ડળી** (કુણ્ડળી) જુઓ 'કુંડલી.' [ઘાટની થાળી
**કું(-કૂં)ડા-થાળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂંડું' + 'થાળી.'] તાંસળીના
**કું(-કૂં)ડા-પંથ** (-પન્થ) પુ. [જુઓ કૂંડું' + 'પંથ.'] (લા.) વામમાર્ગનો એક પેટા સંપ્રદાય, (સૌરાષ્ટ્રનો) માર્ગી પંથ, મોટો પંથ [પંથનું અનુયાયી
**કું(-કૂં)ડાપંથી** (-પન્થી) વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] માર્ગી
**કું(-કૂં)ડાલો** પુ. [જુઓ 'કૂંડું' +ગુ. 'આલું' ત.પ્ર.] કપડાં ધોવાનું મોટું માટીનું વાસણ. (૨) પાણી દારૂ વગેરેની શીશીઓ બરફ કે મીઠું રાખીને મૂકવા માટેનું મોટું કૂંડા જેવું વાસણ [એક દેશી રમત
**કું(-કૂં)ડાળા-દડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કુંડાળું' + 'દડી.'] (લા.)
**કું(-કૂં)ડાળી દા, ૦વ** પું. [જુઓ 'કુંડાળું' + 'દા,' '૦વ.'] (લા.) ગેડી-દડાની એક જાતની રમત
**કું(-કૂં)ડાળું** ન. [સં. कुण्डल દ્વારા.] ગોળ વર્તુળ. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) ગોટાળો કરવો. (૨) લોચા વાળવા. ૦ કાઢવું (રૂ. પ્ર.) ગોટાળો કરવો. (૨) આજીજી સ્વીકારવાની ના પાડવી. ૦ વાળવું (રૂ. પ્ર.) દેવાળું કાઢવું. (૨) ઘસીને ના પાડવી. -ળે નાખ(-નાં)ખવું > (રૂ. પ્ર.) ગોળ ચક્કર ફેરવવું]
**કું(-કૂં)ડાંતરો** પુ. કામઠાની ટફીનો આંતરો
**કુંડિન, ૦પુર** (કુણ્ડિન-) ન. [સં.] વિદર્ભ દેશની પ્રાચીન રાજધાનીનું નગર (દમયંતી રુક્મિણી વગેરેનું પિયર). (સંજ્ઞા.)
**કું(-કૂં)ડી** સ્ત્રી. [સં. कुण्डिका > પ્રા. कुंडिआ] ચણતરથી રચેલો ખૂબ નાનો કુંડ
**કું(-કૂં)ડી દા, ૦વ** જુઓ 'કુંડાળી દા.'
**કું(-કૂં)ડું** ન. [સં. कुण्डक- > પ્રા કુંડअ-, પું.] કુંડ જેવું પહોળા મોનું નાનુંમોટું શકોરું. (૨) છોડ વાવવાનું માટીનું વાસણ. (૩) ઢોર માટે દાણા ભરી રાખવાનું વાસણ. (૪) ચોમાસામાં પાણી ભરાઈ રહે તેવી ખેતરાઉ વિશાળ જમીન. [૦ ઢાંકવું (રૂ. પ્ર.) વાતની બહાર ખબર પડવા ન દેવી. -ડે ઘાલવું (રૂ. પ્ર.) ઘોડાને પલોટવા માટે ગોળ ચક્કર ફેરવવો. -ડે પાડવું (રૂ. પ્ર.) ફેળવીને ધંધે ચડાવવું. (૨) ખોટે રસ્તે દોરવું]
**કું(-કૂં)ડો[1]** પું. [સં. कुण्डक- > પ્રા. कुंडअ-] છીછરું માટીનું વાસણ, કૂંડું. (૨) ચિચોડામાંથી ટપકતો શેરડીનો રસ જેમાં પડે તે વાસણ
**કું(-કૂં)ડો[2]** પું. ચોખાનો ભૂકો
**કુંદેર** પું. કાબરિયો કુંદેર, ઉપલસરી (વનસ્પતિ)

**કુંત, ૦ક** (કુન્ત-) પું. [સં.] ભાલો. (૨) એક નાનું જીવડું

**કુંતલ** (કુન્તલ) પું. [સં.] વાળ. (૨) વાળની લટ. (૩) એ નામનો કોંકણ અને વિદર્ભ વચ્ચેનો એક પ્રાચીન દેશ. (સંજ્ઞા.)

**કુંતા** (કુન્તા) સ્ત્રી. [સં. कुन्ती] જુઓ 'કુંતી.'

**કુંતાગ્ર** (કુન્તાગ્ર) ન. [સં. कुन्त + अग्र] ભાલાની અણી

**કું(-કૂં)તાર** પું. હાથીનો મહાવત, પૂંતાર

**કુંતિ(-તી)-ભોજ** (કુન્તિ-, -તી-) પું. [સં.] મોટા ત્રણ પાંડવોની માતા કુંતીનો પિતા—કુંતિ પ્રદેશનો રાજા. (સંજ્ઞા.)

**કુંતિ-સુરાષ્ટ્ર** (કુન્તિ-) પું. [સં.] એ નામનો વૈયાકરણ પાણિનિના સમય પહેલાંનો ભારતવર્ષમાંનો એક પ્રાચીન દેશ. (સંજ્ઞા.)

**કુંતી** (કુન્તી) સ્ત્રી. [સં.] મોટા ત્રણ પાંડવોની માતા (શૂરસેન યાદવની દીકરી અને કુંતિભોજે દત્તક લીધેલી), પૃથા, કુંતા. (સંજ્ઞા.)

**કુંતી-જાયો** (કુન્તી-) પું. [સં. + જુઓ 'જાયો.'], **કુંતી-પુત્ર** (કુન્તી-) પું. [સં.] કુંતીનો તે તે પાંડવ પુત્ર (યુધિષ્ઠિર ભીમ અને અર્જુન)

**કુંતી-ભોજ** (કુન્તી) જુઓ 'કુંતિ-ભોજ.'

**કુંતી-સુત** (કુન્તી-) પું. [સં.] જુઓ 'કુંતી-જાયો.'

**કું(-કૂં)તેલું** ન. એક જાતનું ઘાસ

**કુંદ**[1] (કુન્દ) પું. [સં.] મોગરાની જાતનો એક ફૂલ-છોડ, કસ્તૂરી-મોગરો. (૨) ન. એ છોડનું ફૂલ

**કુંદ**[2] (કુન્દ) વિ. [ફા.] બૂઠું, પાણી વિનાનું (હથિયાર)

**કુંદન** (કુન્દન) ન. [સં.] ઊંચી જાતનું એક સોનું. [**૦માં જડવા જેવું** (રૂ. પ્ર.) પોતાના ગુણોથી શોભા આપે તેવું]

**કુંદન-પુર** (કુન્દન-) ન. [સં. कुण्डिन-पुर] જુઓ 'કુંડિન-પુર.' (સંજ્ઞા.)

**કુંદ-પુષ્પ** (કુન્દ) ન. [સં.] કુંદના છોડનું ફૂલ

**કુંદ-માલા(-ળા)** (કુન્દ-) સ્ત્રી. [સં.], -ળા સ્ત્રી. [સં. °माला] કુંદનાં ફૂલોનો હાર

**કુંદરુ** પું. [સં. कुन्दुरु] જુઓ 'કીંદરુ.'

**કુંદ-લતા** (કુન્દ-) સ્ત્રી. [સં.] કુંદનો છોડ હોય છે છતાં વેલ તરીકે. (પદ્યમાં.)

**કુંદવ** (કુન્દવ) વિ. દૂબળું, કૃશ

**કુંદ-વન** (કુન્દ-) ન. [સં.] કુંદના છોડનો બગીચો

**કું(-કૂં)દવું** સં. ક્રિ. કુંદી કરવી. **કું(-કૂં)દાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કું(-કૂં)દાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કુંદા-પાક** પું. [જુઓ 'કુંદો' + સં. ] (લા.) બંદૂકના કુંદાનો મારવામાં આવતો સખત માર

**કું(-કૂં)દાવવું, કું(-કૂં)દાવું** જુઓ 'કુંદવું[1]'માં.

**કુંદી** સ્ત્રી. [હિં.] આરવાળાં કે ભીનાં કપડાંને સફાઈદાર કરવાં એ, અસ્ત્રી કરવી એ. (૨) કુંદી કરવાનું સાધન. [**૦ કરવી** (રૂ. પ્ર.) માર મારવો, ગૂંદવું, ટીપવું ]

**કુંદી-ક(-કા)ર** વિ. [ જુઓ 'કુંદી' + સં. क(-का)र.] કુંદી કરનાર. [ઠેકાણું

**કુંદી-ખાનું** ન. [ જુઓ 'કુંદી' + ખાનું.' ] અસ્ત્રી કરવાનું

**કુંદી-ગર** વિ. [જુઓ 'કુંદી' + ફા.'ગર' પ્ર.] જુઓ 'કુંદી-કર.'

**કુંદી-પાક** પું. [ જુઓ 'કુંદી' + સં. ] જુઓ 'કુંદા-પાક.'

**કુંદું** ન. [જુઓ 'કુંદ[2]' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] જુઓ 'કુંદો.'

**કુંદૂર** (કુન્દૂર) જુઓ 'કીંદરુ.'

**કુંદો** પું. [ફા. 'કુંદ્' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] બંદૂકનો હાથા બાજુનો બુઠ્ઠો ભાગ

**કું(-કૂં)પે-બોર** સ્ત્રી. સમતોલની એક જાતની કસરત

**કુંપ-કુંપા** (કુમ્પ-કુમ્પા) ક્રિ. વિ. શરીરે સોજા ચડી આવ્યા હોય એમ [(વેપારીની)

**કુંપની** (કુમ્પની) સ્ત્રી. [અં. કમ્પની] કંપની, મંડળી

**કું(-કૂં)પળ, -ળિયું, -ળું** ન., **-ળો** પું. [ સં. कुड्मल > પ્રા. कुप्पल, कुंपल + ગુ. 'ઇયું' 'ઉં' ત. પ્ર., સર. ફા. કૂપલહ્] ઝાડમાંથી ફૂટતો પાંદડાંનો કોંટો

**કુંપો,** (કુમ્પો) પું. જુઓ 'કાળા-દાણા.' (સં. कालाञ्जनिका)

**કુંપો-કુંપ** (કુમ્પો-કુમ્પ) ક્રિ. વિ. જુઓ 'કુંપ-કુંપા.'

**કું(-કૂં)બી** સ્ત્રી. એ નામનું એક ઝાડ. (૨) કાયફળ

**કું(-કૂં)બીક** પું. પાણીનાં ખાબોચિયાંમાં તરતો રહે એવો એક છોડ

**કુંબુર** (કુમ્બુર) ન. [અર.] એક જાતનું પક્ષી. (૨) પક્ષીના માથા ઉપરની કલગી [કુટુંબ

**કું(-કૂં)બો** પું. [ સં. कुटुम्बक- > પ્રા. कुडुंबअ દ્વારા ]

**કુંભ** (કુમ્ભ) પું. [સં.] ઘડો. (૨) કળશ. (૩) હાથીનું ગંડ-સ્થળ. (૪) સ્ત્રી. [ગુ.] બાર રાશિઓમાંની ૧૧ મી રાશિ. (જ્યો.) (૫) ન. [ગુ.] ચૌદ શેરનું એક જૂનું માપ-વજન. [ **૦ના થવા** (રૂ.પ્ર.) હરામના હમેલ રહેવા ('ગ' અને 'શ' અક્ષરો કુંભ રાશિના હોઈ 'ગર્ભ' રહેવાનું કહેવાને બદલે કટાક્ષમાં રાશિ-નામ કહેવાની પદ્ધતિ). **૦ મૂકવો** (રૂ.પ્ર.) નવા કે જૂના મકાનમાં પહેલી વાર રહેવા જવા નિમિત્તે મગ વગેરે સાથે પાણીના ભરેલા ઘડા કે કળશની સ્થાપના કરવી ]

**કુંભક** (કુમ્ભક) પું. [સં.] પ્રાણાયામ કરતી વેળા શ્વાસને રૂંધી રાખવાની ક્રિયા. (યોગ.)

**કુંભકર્ણ** (કુમ્ભ-) પું. [સં.] રામાયણમાં રાવણનો એ નામનો નાનો ભાઈ. (સંજ્ઞા.) [**૦ જેવું** ( -જેઃવું) (રૂ. પ્ર) ભારે ઊંઘણશી. **૦ની ઊંઘ, ૦ની નિદ્રા** (રૂ.પ્ર.) ઉઠાડતાં પણ માણસ ઊઠે નહિ તેવી ઘોર નિદ્રા. (૨) તદ્દન અજ્ઞાન દશા] [કારીગર, કુંભાર

**કુંભ-કાર** (કુમ્ભ-) પું. [સં.] માટીનાં વાસણ કરવાનો ધંધાદાર

**કું(-કૂં)ભટિયો** પું. નિંદાપાત્ર માણસ

**કુંભ-મેળો** (કુમ્ભ-મેળો) પું. [ સં. कुम्भ+જુઓ 'મેળો.' ] દર બાર વર્ષે આકાશમાં ગુરુ નામનો ગ્રહ કુંભ રાશિના ઝૂમખામાં આવે તે વર્ષે હરદ્વાર પ્રયાગ ઉજ્જૈન વગેરે તીર્થોમાં ભરાતો પવિત્ર ગણાતો મેળો

**કુંભ-યોનિ** (કુમ્ભ-) પું. [સં.] ઘડામાંથી જન્મ થયેલો મનાય છે તેવા ઋષિ અગસ્ત્ય તેમજ (પાંડવ કૌરવોના ગુરુ) દ્રોણાચાર્ય. (સંજ્ઞા.)

**કુંભ-રાશિ** (કુમ્ભ-) સ્ત્રી. [સં., પું.] જુઓ 'કુંભ(૪).'

**કુંભ-લગ્ન** (કુમ્ભ-) ન. [સં.] દિવસના જે સમયમાં કુંભરાશિ ક્ષિતિજ ઉપર આવે તે મુહૂર્ત જ (જ્યો.)

**કું(-કૂં)ભાલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. ઘરફોડ ચોરી

**કું(-કૂં)ભલ્યો** પું. ઘરફોડ ચોર

**કુંભ-વા** પું. [સં. कुम्भ + જુઓ 'વા.[૨]'], **-વાયુ** પું. [સં.] પેટ ઘડા જેવું થઈ જાય તેવો પશુઓનો એક રોગ, આફરો

**કુંભ-સંક્રાંતિ** (કુમ્ભ-સઙ્ક્રાન્તિ) સ્ત્રી. [સં.] વર્ષના જે એક મહિનામાં સૂર્ય આકાશમાં કુંભરાશિમાં સ્થાન લે તે દિવસથી ૩૦-૩૧ દિવસનો સમય (ખગોળ., જ્યો.)

**કુંભ-સ્થલ(-ળ)** (કુમ્ભ-) ન. [સં.] હાથીનું લમણું, ગંડ-સ્થલ

**કુંભ-સ્થાપન** (કુમ્ભ-) ન., **-ના** સ્ત્રી. [સં.] કોઈ પણ માંગલિક પ્રસંગમાં હિંદુઓને ત્યાં ગણેશ-પૂજન પ્રસંગે પાણી ભરેલા ઘડાનું વિધિપૂર્વક કરવામાં આવતું સ્થાપન

**કુંભાકાર** (કુમ્ભા-) પું. [સં. कुम्भ+आ-कार], **કુંભાકૃતિ** (કુમ્ભા-) સ્ત્રી. [+ સં. आ-कृति] ઘડાનો–ઘડા જેવો ગોળ ઘાટ. (૨) વિ. ઘડા જેવા ગોળ આકારનું

**કું(-કૂં)ભાડી** સ્ત્રી. નિંદા, વગોવણું, બદગોઈ, ગીલા

**કુંભાભિષેક** (કુમ્ભા-) પું, [સં. कुम्भ + अभि-षेक] યજ્ઞ વગેરે માંગલિક પ્રસંગે યજમાનને મંત્રોચ્ચારપૂર્વકનું પવિત્ર ઘડાના પાણીથી કરાવવામાં આવતું સ્નાન

**કુંભાર** પું. [સં. कुम्भकार > પ્રા. कुंभार > ગુ. માં અનુનાસિક ઉચ્ચારણ] જુઓ 'કુંભકાર.' (૨) અણઘડ, મૂર્ખ

**કુંભાર-કામ** ન. [+ જુઓ 'કામ.[૨]'] માટીના ઘાટ બનાવવાની ક્રિયા, કુંભારી કામ

**કુંભાર(-રે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કુંભાર' + ગુ. 'અ(એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કુંભાર સ્ત્રી

**કુંભાર-વાડો** પું. [જુઓ 'કુંભાર' + 'વાડો.'] કુંભારો રહેતા હોય તે વાસ કે લતો

**કુંભારિયું** વિ. [જુઓ 'કુંભાર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કુંભારના જેવું. (૨) માટીનું બનાવેલું, પીઢેરી. (૩) (લા.) ચાંદું. (૪) ન. પાટીની જેમ ચારે દોરી આંટી વિના આવે એવી રીતની ખાટલો ભરવાની રીત. (૫) ગુજરાતની ઉત્તરે અંબાજીથી પૂર્વે આવેલું એ નામનું એક ઐતિહાસિક ગામ, કુંભારિયા. (સંજ્ઞા.)

**કુંભારિયો** પું. [જુઓ 'કુંભારિયું'.] (લા.) કુંભારના ટપલાના અવાજ જેવો અવાજ કરતું એક પક્ષી, કાકરિયો કુંભાર

**કુંભારી[૧]** વિ. [જુઓ 'કુંભાર' + ગુ, 'ઈ' ત. પ્ર.] કુંભારને લગતું

**કુંભારી[૨]** સ્ત્રી. [જુઓ 'કુંભાર' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] (લા.) દીવાલના ખૂણા કે એવા સ્થાને ભીની માટીથી દર બનાવનારી એક જાતની ભમરી, અંજનહારી

**કુંભારેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'કુંભારણ.'

**કુંભાર્ક** (કુમ્ભાર્ક) પું. [સં. कुम्भ + अर्क] જુઓ 'કુંભ-સંક્રાંતિ.'

**કુંભિક** (કુમ્ભિક) પું. [સં.] એક પ્રકારનો નપુંસક–હીજડો

**કુંભિકા** (કુમ્ભિકા) સ્ત્રી. [સં.] નાનો ઘડો, કળશ. (૨) જુઓ 'કુંભી.'

**કું(-કૂં)ભિયો** પું. [સં. कुम्भिक-क > પ્રા. कुंभियअ-] સાબરકાંઠામાં થતું એ નામનું એક ઝાડ

**કુંભિલ** (કુમ્ભિલ) વિ., પું. [સં., પું.] અધૂરે મહિને જન્મ્યું હોય તેવું બાળક

**કું(-કૂં)ભી** સ્ત્રી. [સં. कुम्भिका > પ્રા. कुंभिआ] મોટા સ્તંભ કે થાંભલી નીચેની જરૂરિયાત પ્રમાણે પથ્થરની કે લાકડાની ઘાટીલી બેસણી, કુંભિકા, પડઘી (મૂળમાં ત્યાં ઘડા જેવો ગોળાકાર, પછીથી ચોરસ લંબચોરસ વગેરે આકાર), 'બેઇ-ઝ-સ્ટોન'

**કુંભીક** (કુમ્ભીક) પું. [સં.] એક જાતનો નપુંસક. (૨) સૃષ્ટિક્રમ-વિરુદ્ધ કર્મ કરાવનાર, લોંડો

**કુંભીપાક** (કુમ્ભી-) ન. [સં., પું.] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે એક જાતનું નરક. (સંજ્ઞા.)

**કુંભોદ્ભવ** (કુમ્ભો.) પું. [સં. कुम्भ + उद्भव] જુઓ 'કુંભ-યોનિ.'

**કુંવર[૧]** પું. [સં. कुमार > પ્રા. कुमर > અપ. कुवँर > જૂ. ગુ. 'કૂંઅર'] કુમાર, પુત્ર. (૨) રાજકુમાર

**કુંવર[૨]** (-રય) સ્ત્રી. [સં. कुमारी > પ્રા. कुमरी > અપ. कुवँरि] વિશેષ નામ તરીકે (તેમજ વિશેષ નામોના અંતમાં 'પાનકુંવર' જેવાં નામોમાં)

**કુંવર-પછેડો** પું. [+ જુઓ 'પછેડો.'] રજવાડાંઓમાં રાજાને ત્યાં કુમાર જન્મતાં પ્રજા તરફથી અપાતી ભેટ

**કુંવર-પદ, -દું.** ન. [+ સં. पद ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.) રાજપુત્ર તરીકેનું સ્થાન

**કુંવર-માણું** [ન. સં. कुमार-मानक- પ્રા. कुमर-माणअ- (જુઓ 'કુંવર.')] રાજાના પાટવી કુંવરને ઉદ્દેશીને લેવામાં આવતો હતો તે લાગો કે લેતરી

**કુંવર-સુખડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કુંવર' + સુખડી.'] રાજાના પાટવી કુંવરને આપવામાં આવતું હતું તે નજરાણું

**કુંવરી** સ્ત્રી. [સં. कुमारिका > પ્રા. कुमरिआ > અપ. कुवँरिआ > જૂ. ગુ. 'કૂંઅરી'] પુત્રી. (૨) રાજપુત્રી

**કું(-કૂં)વાડ** સ્ત્રી. વરસાદ થતાં ઊગી આવતો એક છોડ

**કું(-કૂં)વાડિયો** પું. એક જાતનો છોડ, જુઓ 'કુવાડિયો.'

**કુંવાર** (-રય) સ્ત્રી. [સં. कुमारी > અપ. कुवाँरि] પાનને બદલે કેતકી જેવાં કેતકી કરતાં ખૂબ જાડાં લાંબાં લેબાં નીકળે છે તેવી એક થૂંબડા-ઘાટની ઔષધોપયોગી વનસ્પતિ (કડવી અને મીઠી બેઉ જાતની)

**કુંવારકા** (કુંવારચકા) સ્ત્રી. [જુઓ 'કુંવારિકા.'] જુઓ 'કુંવારિકા.'

**કુંવારકા ભૂમિ** [કુંવારચકા-] જુઓ 'કુંવારિકા ભૂમિ.'

**કુંવાર-ઘડો** પું, [સં. कुमार-घटक- > પ્રા. कुमार-घडअ- > અપ. कुवाँर-घडअ-] કુંવારા રહેવાની સ્થિતિ. (૨) નામમાત્રે વિવાહ-વિધિ (ઘડા કે ઢીંગલી સાથે પુરુષ નામનાં લગ્ન કરી પછી ઘરઘરણું કરી શકે એવો કેટલીક કોમોમાં ચાલ છે.)

**કુંવારડું** વિ. [જુઓ 'કુંવારું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કુંવારું બાળક. (૨) નાનું છોકરું. (૩) (લા.) કુંવારાં નાનાં બાળકોનાં મરણ પાછળ ચોથે દિવસે કુંવારા છોકરાઓને આપવામાં આવતું ભોજન, ચોથિયું

**કુંવાર-પાઠું** (-રય-) ન., **-ઠો** પું. [જુઓ 'કુંવાર' + 'પાઠુ.'] કુંવારના છોડનું પાનના રૂપનું જાડું લાંબું–નીચેથી પહોળું અને ઉપર જતાં સાંકડું થતું- બેઉ બાજુ ઝીણા ઝીણા કાંટાવાળું અણીદાર લેબું (કડવી જાતના લેબાના ટુકડામાંથી નીકળતો રસ ઠર્યા પછી 'એળિયો' કહેવાય છે, મીઠીનાં

લેખાં અથાણાં તરીકે વપરાય છે, એઉનાં 'સેલરાં' તાજાં અથાણાં તરીકે ઉપયોગમાં આવે છે.)

**કુંવારિકા** સ્ત્રી. [સં. कुमारिका દ્વારા, જેમાં 'કા' સચવાઈ રહ્યો છે.] કુંવારી છોકરી. (૨) સમુદ્રને ન મળતી હોય તેવી નદી ('સરસ્વતી' 'બનાસ' જેવી). [૦ ભૂમિ (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'કુમારિકા ભૂમિ.']

**કુંવારિયો** પું. એક પ્રકારનો ખરસટ છોડવો

**કુંવારી** સ્ત્રી. [સં कुमारिका > પ્રા. कुमारिआ > અપ. कुवँारिअ > જૂ. ગુ. 'કુંઆરી'] જેનું વાગ્દાન નથી થયું તેવી છોકરી કે સ્ત્રી. [૦ને છોકરાં જણાવવાં (રૂ. પ્ર.) ખોટાં તરકટ ઊભાં કરવાં. (૨) લાંબી ખોટી આશા બાંધવી]

**કુંવારી ભૂમિ** સ્ત્રી. [+ સં.], **કુંવારી ભોમ (-મ્ય)** સ્ત્રી. [+ સં. भूमि] જુઓ 'કુમારિકા ભૂમિ.'

**કુંવારું** વિ. [સં. कुमारक- > પ્રા. कुमारअ- > અપ. कुवँारअ- જૂ. ગુ. 'કુંઆરું', 'કુંઆરું'] જેનું સગપણ નથી થયું તેવું. (૨) સગપણ થયું હોય અને લગ્ન ન થયું હોય તેવું. [-રો કાંકલો (રૂ.પ્ર.) નાગરોમાં એ નામનો એક લગ્ન-વિધિ]

**કું(-કૂં)ળઢિયો** પું. નાનો હાથી

**કૂઇરી** સ્ત્રી. પગના અંગૂઠામાં પહેરવામાં આવતી કરડી

**કૂઈ** સ્ત્રી. [સં. कूपिका > પ્રા. कूइआ] નાનો કૂવો. (૨) ઊંડી સાંકડી હમણ-કૂઈ. (૩) ગબી, અગલ

**કૂઉ-કૂઉ** પું. [રવા.], **કુઉ-રવ** પું. [+ સં.] કોયલનો અવાજ, ટહુકો [(બાળકોની બોલીમાં)

**કૂક-ગાડી** સ્ત્રી. [રવા. + જુઓ 'ગાડી.'] રેલગાડી, આગગાડી

**કૂકટ** ન. દંભ, ઢોંગ. (૨) આશ્ચર્ય, નવાઈ

**કૂકટ(-ડ)-દમ** ન. [+ જુઓ 'દમ.'] જૂઠા શપથ લેવા એ. (૨) જૂઠાણું

**કૂકડ** ન. કપટ, કૂડ, દગો

**કૂકડ-ખાંસી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ખાંસી.'] ખોટી ઉધરસ

**કૂકડ-દમ** જુઓ 'કૂકટ-દમ.'

**કૂકડ-પાડું** ન. કૂકડવેલાનું ફળ, કૂકડવેલું

**કૂકડ-ભાગે** ક્રિ. વિ. [+ સં. ગુ. 'એ' ત્રી. વિ. પ્ર.] અડધે ભાગે, સરખે ભાગે

**કૂકડ-મૂકડ** (કૂકડ્ય-મૂકડ્ય) ક્રિ. વિ. [રવા.] સાંકડ-મોકડે

**કૂકડ-વાજું** ન. [જુઓ 'કૂકડો' + 'વાજું.'] (લા.) કૂકડાની જેમ નિકટનો કોઈ સંબંધ જોયા વિના વ્યભિચાર કરનાર વ્યક્તિ

**કૂકડ-વેલ (-લ્ય), -લી** સ્ત્રી., [જુઓ 'કૂકડો' + 'વેલ,-લીલો'-] (લા.) કૂકડપાડાનો વેલો (ઔષધોપયોગી કડવાં ફળોનો વેલો) [ફળ

**કૂકડવેલું** ન. [જુઓ 'કૂકડવેલ' + ગુ, 'ઉં' ત. પ્ર.] કૂકડવેલનું

**કૂકડ-વેલો** પું. [+ ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'કૂકડવેલ.'

**કૂકડાની ટક્કર** સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂકડો' + 'ટક્કર.'] (લા.) એ નામની એક દેશી રમત

**કૂકડી** સ્ત્રી. [સં. कुक्कुटिका > પ્રા. कुक्कुडिआ, અને 'કૂકડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કૂકડાની માદા, મરઘી

**કૂકડી-કૂક** કે. પ્ર. [જુઓ 'કૂકડે-કૂક.'] સંતાકૂકડીની રમતમાં કરાતો અવાજ [એક દેશી રમત

**કૂકડી-કેટો** સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂકડી' + અસ્પષ્ટ.] એ નામની

**કૂકડી-દા, ૦વ** પું. [જુઓ 'કૂકડી' + 'દા, ૦વ'.] (લા.) એ નામની એક દેશી રમત [(સર્વસામાન્ય)

**કૂકડું** ન. [સં. कुक्कुटक- > પ્રા. कुक्कुडअ-] મરઘું

**કૂકડે(-રે)-કૂક** ન. [રવા.] કૂકડાનો અવાજ

**કૂકડો** પું. [જુઓ 'કૂકડું.'] કૂકડા પક્ષી-જાતિનો નર, મરઘો. (૨) (લા.) એક દેશી રમત [(લા.) બેહૂદી વાતો

**કૂક-બિલાડાં** ન., બ. વ. [રવા. + જુઓ 'બિલાડું.']

**કૂકર[1]** પું. [સં. कुक्कुर] કૂતરો

**કૂકર[2]** પું. [અં.] દાળ ભાત અને શાક એક જ વાસણનાં ત્રણ ખાનાંમાં થઈ જાય તેવો ઢાંકણાવાળો ડબરો

**કૂકર-કાંઠું** ન. [રવા. + જુઓ 'કાંઠું.'] (લા.) એ નામની એક દેશી રમત, ઈટ-દેખાળી, મગ-કૂકડી, ઈટ-ઢોકળી

**કૂકર-ચાલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂકર[1]' + 'ચાલ.[2]'] જુઓ 'કુત્તી-ચાલ.'

**કૂકર-છંદી** (-છન્દી) ન. એ નામનું એક નાનું જંગલી વૃક્ષ

**કૂકર-ભાંગરો** પું. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'ભાંગરો.'] એ નામની એક વનસ્પતિ, કાનફોડી

**કૂકરી[1]** સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂકર[1]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કૂતરી. (૨) (લા.) એક પ્રકારની માછલી

**કૂકરી[2]** સ્ત્રી. ઘાણીના માકડામાં ભરાવાતો ખીલો. (૨) મારેલી ફાયર. (૩) રમવાની કાંકરી. (૪) મકાઈ

**કૂકરી[3]** સ્ત્રી. નેપાળી ગુરખાઓનું કેડની ભેટમાં ખોસવાનું એક નાનું શસ્ત્ર

**કૂકરું** ન. [સં. कुक्कुरक- > પ્રા. कुक्करअ-] કૂતરું

**કૂકરે-કૂક** જુઓ 'કૂકડે-કૂક.' [હૈડિયો

**કૂકરો** પું. [જુઓ 'કૂકરું.'] કૂતરો. (૨) (લા.) ઘાંટીનું હાડકું,

**કૂકવા** પું., બ. વ. [રવા.] આનાકાનીના અવાજ

**કૂકવો** પું. [રવા.] જુઓ 'ખૂખવો.'

**કૂકસ** પું. [દે. પ્રા. कुक्कुस] ફોતરું, ભૂંસું, કૂશકો

**કૂકી[1]** સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂકો[1]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કૂતરી (બાળકોની બોલીમાં). (૨) (લા.) સ્ત્રીને અપાતી એક ગાળ

**કૂકી[2]** સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂકો[2]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નાનો કાંકરો (ખાસ કરી રમતમાં)

**કૂકું** ન. [રવા.] કૂતરું (બાળકોની બોલીમાં)

**કૂકો[1]** પું. [જુઓ 'કૂકું'.] કૂતરો (બાળકોની બોલીમાં)

**કૂકો[2]** સ્ત્રી. ઠીકરીનો કે પથ્થરનો ગોળમટોળ કાંકરો. (૨) (લા.) છોકરાઓની એક દેશી રમત

**કૂખ(-ખ્ય)** સ્ત્રી. [સં. कुक्षि > પ્રા. कुक्खि] ઉદર, પેટ. (૨) ગર્ભાશય. [૦ ફાટવી (રૂ. પ્ર.) સંતાન થવાં. ૦માં ચૂંટી (રૂ.પ્ર,) છાની શિક્ષા. ૦ માંડવી (રૂ.પ્ર) પહેલી વાર સગર્ભા થવું. ૦ રહેવી (-રેઃવી) (રૂ. પ્ર.) સગર્ભા થવું. ૦ લાજવી (રૂ.પ્ર.) માતાને શરમાવું પડે એવું કામ કરવું. -ખે હામ (-ખ્યે-) (રૂ. પ્ર.) સંતાન ઉત્પન્ન જ ન થાય એવી. ક્રિયા. -ખો નિચોવવી (-ખ્યો-) (રૂ.પ્ર.) ઘણું દુઃખ વેઠવું]

**કૂખિયો** પું. [સં. कौक्षिकक- > પ્રા. कुक्खिअअ-] સ્ત્રીઓનાં કબજા-કપડાં વગેરેનો કૂખને ઢાંકતો ભાગ. (૨) વહાણમાં બેઉ પસની પડખે જડવામાં આવતો લાકડાનો તે તે ચંદ્રાકાર ટુકડો, વાંકિયો. (વહાણ.)

**કૂખી** સ્ત્રી. [સં. कुक्षिका > પ્રા. कुक्खिआ] જુઓ 'કૂખ.'

**કૂચ**[1] જુઓ 'કુચ.'

**કૂચ**[2] સ્ત્રી. ખૂજલી પેદા કરનારી એક જાતની વનસ્પતિ

**કૂચ**[3] સ્ત્રી. [ફા.] ચાલતાં યા વાહનથી પ્રવાસમાં આગળ વધવું એ. (૨) લશ્કરીઓની ચાલવાની કસરત. [૦ કરવી (ઉ.પ્ર.) મરણ પામવું]

**કૂચ**[4] (-ચ્ય) સ્ત્રી. રહસ્ય-વાત

**કૂચ-કદમ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂચ[3]' + 'કદમ.'] પગેથી ચાલી પ્રવાસે નીકળવું એ, આગળ જવા ડગલું ભરવું એ

**કૂચ-કળી** જુઓ 'કુચ-કળી.'

**કૂચ-કુંભ** (-કુમ્ભ) જુઓ 'કુચ-કુંભ.'

**કૂચ-ગીત** ન. [જુઓ 'કૂચ[3]' + સં.] કૂચ કરતી વેળા ગાવામાં આવતું લશ્કરી પ્રકારનું શૌર્યગીત

**કૂચડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂચડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો કૂચડો, પૂંજણી

**કૂચડો** પું. [જુઓ 'કૂચો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ભીંડી વગેરેના રેસાનો બાંધેલો ગઠ્ઠો (ધોળવા માટે બનાવેલો). (૨) વાસણને અંદરથી માંજવા માટેનો છેડે કપડાના કૂચા બાંધી બનાવેલો કૂચો. (૩) વણાટમાં પવાયત વખતે વપરાતું વણકરનું એક સાધન. [૦ ફેરવવો, ૦ મારવો (રૂ.પ્ર.) દીવાલ વગેરે ઉપર ધોળવા ચૂનાનું પાણી કે રંગવાળું પાણી લગાડવું. (૨) નાશ કરવો]

**કૂચ-મર્દન** જુઓ 'કુચ-મર્દન.'

**કૂચ-મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ,-ળ) જુઓ 'કુચ-મંડલ(-ળ).'

**કૂચ-યુગ્મ** જુઓ 'કુચ-યુગ્મ.'

**કૂ(-કૂ)ચલી** સ્ત્રી. [સં. कूर्च- > પ્રા. कुच्च + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય., મૂળમાં ઘાસનું.] (લા.) નાની છોકરીનું માથાનું મેલખોયું

**કૂચહ** પું. [ફા.] ફળિયું, શેરી

**કૂચાગ્ર** જુઓ 'કુચાગ્ર.'

**કૂચા-પાણી** વિ. [જુઓ 'કૂચો' + 'પાણી.'] છોતાં-પાણી, એકરસ નહિ થયેલું. (૨) લા. સત્ત્વહીન

**કૂચિયો** જુઓ 'કુચિયો.'

**કૂચી**[1] સ્ત્રી. [સ.] જુઓ 'કૂચડી.'

**કૂચી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂચહ.' આ શબ્દ ખાસ વ્યાપક નથી. જુઓ 'ગલી-કૂચી.'] જુઓ 'કૂચહ.'

**કૂચો**[1] પું. [સં. कूर्चक- > પ્રા. कुच्चअ-] રેસા જુદા જુદા થઈ ગયા હોય એ રીતનો ભીનો ભૂકો કે ચૂરો. [-ચા કાઢવા (રૂ. પ્ર.) શક્તિ ઉપરાંત કામ લેવું. -ચે મળ(-ર)વું (રૂ.પ્ર.) નકામું હેરાન થવું. -ચે મારવું, -ચે મેળવવું (રૂ. પ્ર.) નકામું હેરાન કરવું. ૦ કરવો (રૂ. પ્ર.) નિંદા કરવી. (૨) એકની એક વાત વારંવાર કરવી. ૦ કાઢવો (રૂ.પ્ર.) થકવી નાખવું. હેરાન કરવું. ૦ વાળવો (રૂ. પ્ર.) બોલવામાં થોથરાવું. (૨) સાચો જવાબ ન આપવો]

**કૂચો**[2] પું. જુઓ 'કૂચહ.'

**કૂજડો** પું. [જુઓ 'કૂજો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) માટીનાં વાસણ વેચનારો

**કૂજન** ન. [સં.] કૂજવું એ, મીઠો કલરવ કરવો એ (પક્ષીઓનો). (૨) (લા.) મધુર ગાન

**કૂજવું** અ. ક્રિ. [સં. कूज्, તત્સમ] કૂજન કરવું, કલગાન કરવું. (૨) (લા.) મધુર રીતે ગાવું

**કૂજિત** વિ. [સં.] કલ-ગાનના રૂપમાં ગવાયેલું. (૨) ન. કલ-રવ, કલ-ગાન

**કૂજો** પું. [ફા. કૂજહ્] પાણીનો લોટવો, કૂંજો, શિરાઈ

**કૂટ**[1] વિ. [સં.] જૂઠું, જુઠાણા ભરેલું. (૨) સમજમાં ન આવે તેવું ખૂબ જ અઘરું અને કઠણ, ખૂબ જ અટપટું. (૩) ન. [સં., પું., ન.] કૂડ, કપટ, છેતરપીંડી, ઠગાઈ. (૪) પર્વતની કે મંદિર જેવા ઊંચાણવાળા પદાર્થની ટોચ, શિખર. (૫) પું. ઢગલો

**કૂટ**[2] (-ટય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂટવું.'] (લા.) માથાકૂટ, લમણા-ઝીક

**કૂટ-અસ્થિ** ન. [સ., સંધિ નથી થઈ] હાથનું એ નામનું એક કૂર્ચાસ્થિ

**કૂટકવું** અ. ક્રિ. ઈંડાનું બહાર આવવું. (૨) ચાંચ મારવી

**કૂટ-જ્ઞાની** વિ. [સં., પું.] ખોટી તકરાર કરનારું. (૨) દંભી, ઢોંગી

**કૂટણ-ખાનું** ન. [જુઓ 'કૂટણું[2]' + 'ખાનું.'] વ્યભિચાર કરવાનો અડ્ડો, વેશ્યાગૃહ

**કૂટણાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'કૂટણું.[1]'] કૂટતી વખતે બોલવાના બોલ, રાજિયા. (૨) (લા.) માથાકૂટ. (૩) ચાડીચૂગલી

**કૂટણી** સ્ત્રી. [સં. कुट्टिनिका > પ્રા. कुट्टिणिआ] જુઓ 'કુટ્ટિની.'

**કૂટણું**[1] ન. [જુઓ 'કૂટવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] (કોઈના મરણ પાછળ કે દુઃખને કારણે) કૂટવું એ

**કૂટણું**[2] ન. [જુઓ 'કૂટણી' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] અનીતિ-વ્યભિચારના કામની દૂતીનું કે દલાલનું દલાલું

**કૂટણું**[3] વિ. [જુઓ 'કૂટણી' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] કૂટણું-દલાલું કરનારું

**કૂટ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કૂટપણું

**કૂટતાણ** (કૂટય-તાણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂટવું' + 'તાણવું.'] માલ કૂટવાની ક્રિયા. (૨) કૂટવા-કચરવા બદલનું મહેનતાણું

**કૂટ-દ્વાર** ન. [સં.] ચોર-દરવાજો

**કૂટનાવું** અ. ક્રિ. [સં. कुट्टिनी દ્વારા] લલચાવું

**કૂટ-નીતિ** સ્ત્રી. [સં.] દાવપેચવાળી કાર્યપદ્ધતિ

**કૂટનીતિક** વિ. [સં.] દાવપેચને લગતું. (૨) દાવપેચથી કામ કરનારું, પ્રપંચી

**કૂટનીતિ-જ્ઞ** વિ. [સં.] દાવપેચનું જાણકાર, મુત્સદ્દી, મુસદ્દી

**કૂટ-નેતા** પું. [સં.] મુસદ્દી આગેવાન. (૨) લોકોને અનુકૂળ થઈને વર્તનાર, લોકાનુચર, લોકછંદાનુવર્તી, લોક-ભક્ત, 'ડેમોગોગ' (પુનર્વસુ)

**કૂટ-પીટ** (કૂટય-પીટય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂટવું' + 'પીટવું.'] માર-પીટ

**કૂટ-પ્રબંધ** (-બન્ધ) પું. [સં.] ધૂર્તવેડા, કપટ-કળા, પાખંડ

**કૂટ-પ્રયોગ** પું. [સં.] પ્રપંચ, ખટપટ

**કૂટ-પ્રશ્ન** પું. [સં.] ગૂંચવણ-ભરેલો સવાલ, ખૂબ અઘરો સવાલ, 'પ્રૉબ્લેમ.' (૨) ઉખાણો

**કૂટ-યુદ્ધ** ન. [સં.] દગા ભરેલું યુદ્ધ, કપટ-યુદ્ધ

**કૂટયોધી** વિ. [સં., પું.] દગાથી યુદ્ધ કરનારું
**કૂટ-લિપિ** સ્ત્રી. [સં.] વાંચતાં જે ન સમઝાય તેવી લિપિ, 'સાઇફર કોડ' (દ.ખા.) [દસ્તાવેજ
**કૂટ-લેખ** પું. [સં.] ન સમઝાય તેવું લખાણ, (૨) ખોટો
**કૂટ-લેખક** વિ., પું. [સં.] ન સમઝાય તેવું અઘરું લખનાર. (૨) ખોટો દસ્તાવેજ લખનાર [સમાધાન
**કૂટ-વટાવ** પું. [જુઓ 'કૂટવું' + 'વટાવવું.'] (લા.) પતાવટ,
**કૂટવાવું** અ. ક્રિ. સં. कुट्टिनी દ્વારા] સંભોગ કરવો
**કૂટવું** સ. ક્રિ. [સં. कुट्ट > પ્રા. कुट्ट-] કચડાઈ ભૂકો થાય એમ ભાંગવું, ખાંડવું. (૨) આઘાત કરવો, મારવું. (૩) મૂએલાંની પાછળ છાતી અને માથા ઉપર હાથથી આઘાત કરવો. [કુટાઈ મરવું (રૂ.પ્ર.) નુકસાનીમાં આવવું. (૨) માર ખાવો. **કૂટ પાંચશેરી** (કૂટ્ય-) (રૂ. પ્ર.) કર માથાકૂટ. **કૂટી કાઢવું** (રૂ. પ્ર.) પેદા કરવું, કમાણી કરવી. (૨) પરાકાષ્ઠાએ પહોંચવું. **કૂટી જવું** (રૂ.પ્ર.) ઉપાડી જવું, ખેંચી લઈ જવું. **કૂટી ના(-નાં)-ખવું** (રૂ. પ્ર.) સારી રીતે માર મારવો. (૨) મૃત્યુ ઉપજાવવું. **કૂટી ભરવું** (રૂ. પ્ર.) દબાવી દબાવીને ખોસવું. **કૂટી મારવું** (રૂ. પ્ર.) વધારે પડતી શિક્ષા કરવી. (૨) બરબાદ કરવું] કુટાવું કર્મણિ., ક્રિ. કુટાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**કૂટ-શ્લોક** પું. [સં.] જે શ્લોકનો અન્વય ન સમઝાય અને તેથી અર્થ તરત ન પકડાય તેવો અવડચવડિયો શ્લોક
**કૂટ-સમીકરણ** ન. [સં.] જે સમીકરણમાં અવ્યક્ત રાશિની અનેક કિંમત આવે તેવું સમીકરણ. (ગ.)
**કૂટ-સંજ્ઞા** (-સઞ્જ્ઞા) સ્ત્રી. [સં.] ન સમઝી શકાય તેવી નિશાની
**કૂટ-સંદેશ** (-સન્દેશ) પું. [સં.] બીજા કોઈને ન સમઝાય તેવો સંદેશો, ગુપ્ત સમાચાર, 'કોડ-મેસેઇજ'
**કૂટ-સાક્ષી**[1] વિ., પું. [સં., પું.] જૂઠી સાક્ષી આપનાર, જૂઠો સાહેદી [જૂઠી સાહેદી
**કૂટ-સાક્ષી**[2] સ્ત્રી. [સં. कूट + જુઓ 'સાક્ષી.[2]'] જૂઠી સાક્ષી,
**કૂટ-સ્થ** વિ. [સં.] ટોચ ઉપર રહેલું. (૨) હૃદયમાં રહેલું, સાક્ષિરૂપ. (૨) ન. [સં., પું.] પરબ્રહ્મ પરમાત્મા કરતાં જરા ઊતરતી કોટિનું બ્રહ્મ, અક્ષર બ્રહ્મ. (વેદાંત.). (૩) પરમતત્ત્વ અવ્યક્ત બ્રહ્મ, 'એબ્સોલ્યૂટ.' (શાંકર વેદાંત). (૪) માયા પ્રકૃતિ, 'ઇલ્યુઝન'
**કૂટસ્થ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] કૂટસ્થનો ભાવ, કૂટસ્થપણું
**કૂટાકૂટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂટવું'- દ્વિર્ભાવ.] મૂએલા પાછળ છાતી પીટવાની ક્રિયા. (૨) ઠોકાઠોક, કૂટ-પીટ
**કૂટિયું** ન. [જુઓ 'કૂટવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] મારપીટ, માર, ઠોક. (૨) (લા.) બાજરીને ખાંડીને કરેલી એક વાની
**કૂટિયો**[1] પું. [જુઓ 'કૂટિયું.'] (લા.) ખોદ્યા પછી ચણ્યા વગરનો કૂવો, ઓરિયો [આવતું લાકડું-ખૂંટો
**કૂટિયો**[2] પું. કટકા કરવા આધાર માટે જમીનમાં ઘાલવામાં
**કૂટી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂટવું' દ્વારા.] (લા.) સોગઠી, કૂકરી. [**૦ ખાવી, ૦ મારવી** (રૂ. પ્ર.) બાજીમાં સામાની સોગઠીને પકડી રમતમાંથી દૂર કરવી. **૦ ચાલવી** (રૂ. પ્ર.) રમતમાં સોગઠીની ચાલ ચાલવી. **૦ બેસવી** (-બૅસવી) (રૂ. પ્ર.) બાજીમાં રમવા માટે પ્રવેશ મળવો]
**કૂટી**[2] સ્ત્રી. ફલાહારમાં ઉપયોગી એક ખડધાન
**કૂટીકૂર** પું. એ નામનો એક રૂપાળો છોડ
**કૂટીરાં** ન., બ. વ. ઠૂંડાંમાંથી કણ છૂટા પડ્યા પછી રહેલ ઠાલાં કે ડૂસાં
**કૂટો** પું. [જુઓ 'કૂટવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] કૂટવું-કચડવું-ખાંડવું એ. (૨) ખંડાયેલો પદાર્થ, ભંગાર. (૩) (લા.) માર. [**૦ કરવો, ૦ કાઢવો, ૦ વાળવો** (રૂ. પ્ર.) દૂર કરવું. (૨) મારી નાખવું]
**કૂટોક્તિ** સ્ત્રી. [સં. कूट + उक्ति] અર્થ ન સમઝાય તેવો બોલ. (૨) રહસ્યમય વાણી
**કૂડ** ન. [સં. कूट > પ્રા. कूड, પ્રા. તત્સમ] જૂઠાણું. (૨) કપટ, દગો, છેતરપીંડી, ઠગાઈ
**કૂડક**[1] (-ક્ય) સ્ત્રી. [રવા.] મરઘીનો સેવન-વેળાનો અવાજ
**કૂડક**[2] (-ક્ય) સ્ત્રી. દોરીનો વીંટો
**કૂડક**[3] (-કું) ન. કાનની વચમાં પાડેલા કાણામાં પહેરવાનું ફૂલ
**કૂડ-કપટ** ન. [જુઓ 'કૂડ' + સં. સમાનાર્થીનો દ્વિર્ભાવ.] જૂઠાણા-ભરેલું કપટ, છળકપટ, છેતરપીંડી
**કૂડકું** જુઓ 'કૂડક.[3]'
**કૂડ(-ર)ચે-કૂડ(-ર)ચા** પું., બ.વ. [રવા., 'કૂડચો'નો દ્વિર્ભાવ] ટુકડેટુકડા, કચર-ઘાણ. [**૦ ઉડાવી દેવા** (રૂ. પ્ર.) સર્વનાશ કરી નાખવો]
**કૂડ-બૂડ** (કૂડ્ય-બૂડ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] ઝીણી ઝીણી વાત
**કૂડલો** પું. જુઓ 'કૂરડો.'
**કૂડવું** અ. ક્રિ. ગુસ્સો ભરેલી અરુચિ બતાવવી, ચિડાવું, કઢવું
**કૂડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂડ' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.], **-પણ** ન. [+ગુ. 'પણ' ત.પ્ર.] કપટ, છળ, દગો. (૨) (લા.) દુષ્ટતા
**કૂડાં-પાડુ** વિ. [જુઓ 'કૂડું' બ. વ. + 'પાડવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] વાંધાવચકા કરનારું
**કૂડિયું** વિ. [જુઓ 'કૂડ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કૂડ કરનારું, કપટ આચરનારું, કપટી, દગાખોર
**કૂડી** જુઓ 'કુડી.'
**કૂડી-બંધ** (બન્ધ) જુઓ 'કુડી-બંધ.'
**કૂડું** વિ. [સં. कूटक- > પ્રા. कूडअ-] કપટ-ભરેલું, દગો-ભરેલું. (૨) કપટી, દગાખોર. (૩) (લા.) દુષ્ટ. (૪) ન. વાંધાવચકો
**કૂઢવું** અ. ક્રિ. શોક કરવો
**કૂણક** પું. ફળનો ગોટલો
**કૂણપ** (-પ્ય), **કૂણાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂણું' + ગુ. 'પ' -'આશ' ત. પ્ર.] કૂણાપણું, કોમળતા. (૨) (લા.) નરમ સ્વભાવ હોવાપણું, નમ્રતા
**કૂણી** (કૂ:ણી) જુઓ 'કોણી.'
**કૂણું** વિ. [સં. कोमल > અપ. कोवँल > ગુ. 'કૂંળું' થઈ] કોમળ, પોચું, નરમાશવાળું, કૂંળું
**કૂણેરિયું** વિ. [જુઓ 'કૂણેરું' + 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.], **કૂણેરું** વિ. [જુઓ 'કૂણું' + ગુ. 'એરું' તુલ. પ્ર.] ખૂબ વધારે કૂણું, સુકોમળ
**કૂતર-ખડિયું** ન. [જુઓ 'કૂતરું' દ્વારા.] કૂતરાનો શિકાર કરી એને ખાઈ જનારું એક હિંસક પ્રાણી
**કૂતરવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'કૂતરું,' -ના. ધા.] દાંતથી કરડી ખાવું. **કૂતરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કુતરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કૂતરાની ટોપી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂતરો' + ગુ. 'નું' છ. વિ. અનુગ + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'ટોપી.'], **કૂતરાનો કાન** પું. [+જુઓ 'કાન.'] (લા.) બિલાડીની છત્રી કે ટોપી, ફૂગ નામની છત્રાકાર વનસ્પતિ

**કૂતરાવું** જુઓ 'કુતરવું'માં.

**કૂતરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂતરું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કૂતરાની માદા. (૨) (લા.) એકજાતની વનસ્પતિ (એની ચમરી કપડાંમાં ચોંટી જાય છે.) [**૦ ઓટીલાંને ખાય** (રૂ. પ્ર.) સૃષ્ટિક્રમ-વિરુદ્ધ મૈથુન કરે]

**કૂતરું** ન. [દે. પ્રા. कुत्त દ્વારા] શિયાળના જેવું ગ્રામવાસી એક પ્રાણી, શ્વાન, કકર

**કૂતરો** પું. [જુઓ 'કૂતરું.'] કૂતરા-જાતિનો નર, કુત્તો

**કૂથ** વિ. સુંદર. (૨) નાજુક

**કૂથલી** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. कुत्थ- સડવું] (લા.) નિંદા ભરેલી વાતચીત

**કૂથલો, -થ્યો** [જુઓ 'કુત્થો' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'કુત્થો.'

**કૂદ** (-દ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂદવું.'] કૂદકો, ઠેકડો, છલંગ

**કૂદકું, કૂદકો¹** જુઓ 'કુતકું.'

**કૂદકો²** પું. [જુઓ 'કૂદવું' + ગુ. 'કો' કૃ. પ્ર.] કૂદવું એ, ઠેકડો, છલંગ. [**-કે ને ભૂસકે** (રૂ. પ્ર.) ઝપાટાબંધ. **૦ મારવો** (રૂ. પ્ર. કૂદવું, ઠેકવું]

**કૂદણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂદવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] (લા.) એ નામની એક નરમ પાંખવાળી માછલી

**કૂદણું** ન. [જુઓ 'કૂદવું + ગુ. 'અણું' ત. પ્ર.] કૂદવું એ

**કૂદન** (-ન્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂદવું' + સં. अन કૃ. પ્ર. દ્વારા] બેઠકની કસરતનો એક પ્રકાર. (વ્યાયામ.)

**કૂદ-ફાંદ** (કૂદ્ય-ફાંદ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂદવું' + 'ફાંદ.'] (લા.) કૂદવું અને ફાંદ હલાવવી એ. (૨) (લા.) આનંદ. (૩) નાચરંગ

**કૂદવું** અ. ક્રિ. [સં. कूर्द् > પ્રા. कुद्द-] કૂદકો મારવો, ઠેકવું, છલંગ મારવી. (૨) (લા.) આનંદમાં આવી જવું, ઉત્સાહમાં આવવું. (૩) ધામધૂમ કરવી. (૪) બડાઈ મારવી. (૫) ગજા ઉપરવટની મહેનત કરવી. [**-તા ફરવું** (રૂ. પ્ર.) આનંદમાં ફરવું. (૨) આળસુ બની રહેવું. **કૂદી જવું** (રૂ.પ્ર.) ઓળંગી જવું, વટાવી જવું. **કૂદી પડવું** (રૂ. પ્ર.) સાહસ કરવું]

**કૂદંકૂદા** (કૂદમ્-કૂદા) સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂદવું'- દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'કૂદાકૂદ.'

**કૂદાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂદવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] કૂદવાની ક્રિયા. (૨) કૂદવા માટે આપવામાં આવતું મહેનતાણું

**કૂદાકૂદ** (-દ્ય), **દી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂદવું' દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] વારંવાર કૂદવું એ. (૨) (લા.) વલવલાટ. (૩) હદથી વધારે ખર્ચ કરી બેસવું એ

**કૂપ** પું. [સં.] પગથિયાં વિનાની સાંકડી ગોળ કે ચોરસ ઘાટની નાની ઊંડાઈવાળી વાવ, કૂવો. (૨) વહાણનો કૂવા-થંભ. (વહાણ.)

**કૂપ-ખનન** ન. [સં.] કૂવો ખોદવાની ક્રિયા

**કૂપ-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [સં.] ડોલ કે બાલદી ઘડો વગેરે ટાંગવાની ડાંડી. (૨) વહાણનો કૂવો. (વહાણ.)

**કૂપન** સ્ત્રી., ન. [અં.] વસ્તુઓની લેવડદેવડ તેમજ વ્યાજ ડિવિડન્ડ વગેરે અને અગાઉથી નાણાં લીધા વિના કે નાણાં ભરાયા પછી તે તે વસ્તુ કે નાણાં પરત લઈ જવા માટે અપાતું ખાતરી-પત્ર. (૨) પહોંચપત્રકનું કે પહોંચના ફોર્મનું અડધિયું

**કૂપ-મંડૂક** (-મણ્ડૂક) પું. [સં.] કૂવાનો દેડકો. (૨) વિ. (લા.) સંકુચિત વિચાર ધરાવનારું

**કૂપ-મંડૂક-ન્યાય** (-મણ્ડૂક-) પું., **કૂપમંડૂક-વૃત્તિ** (-મણ્ડૂક-) સ્ત્રી. [સં.] કૂવાના દેડકા જેવા સંકુચિત નિવાસને દાખલે સંકુચિત વિચાર-સરણી

**કૂપી** સ્ત્રી. [સં.] નાનો કૂપો (સુગંધી અત્તર વગેરે ભરવાની ચામડા વગેરેનો). (૨) યંત્રોમાં તેલ ઊંજવાનું સાધન

**કૂપો** પું. [સં. कूप + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત પ્ર.] ફૂલેલા પેટ-વાળું તેલ ઘી વગેરે રાખવાનું સાંકડા મોંનું (ઘડા જેવું) સાધન. (૨) એ જાતનું કાચ પ્લાસ્ટિક વગેરેનું સાધન

**કૂપે** ન. [અં.] જેમાં માત્ર બે જણની જ બેસવા-સૂવાની સગવડ હોય તેવું રેલના ડબાનું (મોટે ભાગે પહેલા વર્ગનું) ખાનું

**કૂપોદક** ન. [સં. कूप + उदक] કૂવાનું પાણી

**કૂબટ** વિ. ખાડાખડિયાવાળું

**કૂબડ,-ડું** વિ. [સં. कुब्जक-क- > પ્રા. कुब्बडअ-] કૂબડું, ખૂંધવાળું, ખૂંધું

**કૂબડો** પું. [જુઓ 'કૂબડું.'] (લા.) એ નામનો એક નાના ઘાટનો છોડ

**કૂબળો** પું. એક જાતનો ઓળંબો

**કૂબાવાળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂબો¹' + ગુ. 'વાળું' ચાલુ પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કૂબો નામની વનસ્પતિ વેચનારી સ્ત્રી. (૨) કૂબાથી જમીન ટીપનારી સ્ત્રી

**કૂબો¹** પું. [અર. કુબ્બહ્] ઘૂમટવાળું રહેઠાણ, ઘાસપાલાનું એવું બનાવેલું ઝૂંપડું (ગોળાકાર). (૨) ઢાલ ઉપરની પિત્તળની ભમરી, ઢાલ ઉપરનો ઊપસેલો ભાગ. (૩) ભરતકામમાં એ આકારની મૂકવામાં આવતી કટોરી. (૪) એ નામની એક વનસ્પતિ, દ્રોણપુષ્પી

**કૂબો²** પું. [ફા. 'કૂબહ્' કૂટવાનું સાધન] સડક ઉપર તેમજ ભોંતળિયે યા ધાબા ઉપરનું કોન્ક્રીટ દબાવવા વપરાતું લાકડાનું કે લોખંડનું હાથાવાળું સાધન, મોગરો, ધુમસ

**કૂમચી** સ્ત્રી. કમચી, ચાબુક

**કૂમટો** પું. એ નામનું એક ઝાડ

**કૂર** પું. [સં.] રાંધેલા ચોખા, ભાત

**કૂરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂરડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાના આકારની કોઠી ઘાટની માટીની કળશલી, કૂલડી

**કૂરડો** પું. [જુઓ 'કૂલડો'–'કૂલ્લો.'] માટીનો નાના પહોળા ઘાટનો કુળશો. (ગામડામાં ઝાડે જતાં ઉપયોગમાં આવતો)

**કૂરણ¹** પું. એક જાતનો છોડ

**કૂરણ²** પું. હથિયારની ધાર કાઢવા માટેનો એક જાતનો પથ્થર

**કૂરિયા** પું., બ. વ. [જુઓ 'કૂરિયો.¹'] જુવારના ડોડા કે લોથા. (૨) પલાળી ખાંડી અને ફોતરાં કાઢી ચોખ્ખા કરેલા અનાજ રાઈ મેથી વગેરેના કણ

**કૂરિયો¹** પું. છડેલો દાણો. (૨) જુવારનાં ફાડાંને દાળના પાણીમાં રાંધીને કરવામાં આવતી માંદાને ખાવાની એક વાની. (૨) ધાન્યને જાડું દળી બાફીને મીઠું વગેરે નાખી બનાવવામાં આવતી એક વાની

**કૂરિયો**[2] પું જમીન ખેડવા માટેનું રાંપ કરતાં અડધું એવું સાધન
**કૂરી**[1] સ્ત્રી. એક જાતનું ઝીણીને મળતું ધાન્ય
**કૂરી**[2] સ્ત્રી. એ નામની એક પ્રકારની માછલી (૨) મોટી કોઠી [જથ્થો. (૩) મૂછ
**કૂર્ચ** પું. [સં., પું., ન.] કૂચડો. (૨) દાઢીના મોવાળાનો
**કૂર્ચા** સ્ત્રી. [સં.] હાડકાંના જેવા ગુણવાળો કઠણ સ્થિતિ-સ્થાપક અરઠ અને જાડા રબરના જેવો સફેદ રંગનો ગર્ભાશયમાં વિકસતો પદાર્થ .(રેસાવાળો)
**કૂર્ચાસ્થિ** ન. [સં. कूर्चा + अस्थि] પગના ચાંપામાંનાં સાત હાડકાંમાંનું પ્રત્યેક હાડકું
**કૂર્ચે-કૂર્ચા** ક્રિ. વિ. [સં. कूर्चा, ને. ગુ. દ્વિર્ભાવ] ટુકડેટુકડા
**કૂર્ચો** પું. [સં. कूर्च + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] શરીરમાં પોચા છતાં મજબૂત પદાર્થોની જ્યાં જ્યાં જરૂર છે તે તે સ્થાનનો એવો પદાર્થ. (૨) હાડકાંના સાંધા ઉપરનો દોરી જેવો પ્રત્યેક સ્નાયુ. (૩) જુઓ 'કૂર્ચા.'
**કૂર્પર** પું. [સં.] કોણી, પ્રકોષ્ઠ
**કૂર્મ** પું. [સં.] કચ્છપ, કાચબો. (૨) વિષ્ણુના દસ અવતાર-માંનો બીજો, કચ્છપાવતાર. (સંજ્ઞા.)
**કૂર્મ-જયંતી** (-જયન્તી) સ્ત્રી. [સં.] ચૈત્ર વદિ એકમનો વિષ્ણુના કૂર્માવતારના પ્રાકટ્યનો ગણાતો દિવસ અને એનો ઉત્સવ. (સંજ્ઞા.)
**કૂર્મ-દ્વાદશી** સ્ત્રી. [સં.] પૌષ સુદિ બારસ (આ દિવસે પણ એક માન્યતાએ કૂર્મ-જયંતી.) (સંજ્ઞા.)
**કૂર્મ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કાચબાની જેમ સમયનો ખ્યાલ કરીને વર્તન કરવાનું વલણ
**કૂર્મ-શિલા** સ્ત્રી. [સં.] મંદિરના ખાત-મુહૂર્ત સમયે પાયામાં મૂકવાની કાચબાના આકારની પથ્થરની પાટ. (સ્થાપત્ય.)
**કૂર્માવતાર** પું. [સં. कूर्म + अव-तार] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે વિષ્ણુના મુખ્ય ગણાતા દસ અવતારોમાંનો બીજો અવતાર, કચ્છપાવતાર. (સંજ્ઞા.)
**કૂર્માસન** ન. [સં. कूर्म + आसन] કૂર્મના ઘાટનું યોગનું એક આસન. (યોગ.)
**કૂલ**[1] પું. [સં.] કાંઠો, કિનારો, તટ, તીર
**કૂલ**[2] વિ. [અર. કુલ્લ્] જુઓ 'કુલ.[3]'
**કૂલડી** સ્ત્રી. એક છેડા ઉપર બાળેલી લાકડી
**કૂ(-કુ)લડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કૂલડું'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો કૂલડો, કૂરડી
**કૂ(-કુ)લડું** ન., [દે. પ્રા. कुल्लडअ-] માટીનો વાટકો, કુલ્લું
**કૂ(-કુ)લડો** પું. [જુઓ 'કૂલડું.'] કૂરડો
**કૂલર**[1] (-રય) જુઓ 'કુલેર.'
**કૂલર**[2] ન. [અં] પાણી ઠંડું કરવાનું યંત્ર કે સાધન
**કૂલું** ન. [જુઓ 'કૂલો.' (સુ.)] જુઓ 'કૂલો.'
**કૂલો** પું. [દે. પ્રા. 'कुल्ल-अ' ડોક, ગરદન] (લા.) ઢગરો, ધગરો, જઘન. [-લા કૂટવા (રૂ.પ્ર.) ખૂબ હરખમાં આવી જવું. -લે કોદરા ભરવા (રૂ.પ્ર.) ભારે મહેનત કરી દુઃખ અનુભવવું. -લે પાની લગાડવી (-પાની-) (રૂ. પ્ર.) ગજા ઉપરાંત કામ કરવું. (૨) ખૂબ હરખાવું. ૦ ગોઠવવો, ૦ ઠેરવવો (રૂ.પ્ર.) સ્થિરતાથી બેસવું]
**કૂવડો** સ્ત્રી. સમળી નામનું પક્ષી, ચીલ
**કૂવા-થંભ** (-થમ્ભ) પું. [જુઓ 'કૂવો' + 'થંભ.'], **કૂવા-સ્તંભ** (-સ્તમ્ભ) પું. [+ સં.] વહાણની વચ્ચેના સઢનો મુખ્ય આધાર-સ્તંભ, કૂવો, ખૂવો, 'માસ્ટ'
**કૂવા-ભાવ** પું. [જુઓ 'કૂવો' + સં.] જ્યાં ઉત્પન્ન થયું હોય ત્યાં કૂવાવાળા ખેતરની અનાજ વગેરેની કિંમત, 'વેલ-હેડ પ્રાઇસ'
**કૂવા-સીંચાઈ** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'સીંચાઈ.'] કૂવામાંથી પાણી કાઢી એનાથી પાઇને પાક લેવાની ક્રિયા, 'મૉટ-ઇરિગેશન,' 'વેલ-ઇરિગેશન'
**કૂવો** પું. [સં. कूपक- > પ્રા. कूवअ-] જુઓ 'કૂપ.' [-વામાં ઉતારવું (રૂ.પ્ર.) સામાને સમઝાવી નુકસાનીમાં નાખવું. (૨) દગો દેવો. -વામાં ઊતરવું (રૂ.પ્ર.) ભારે મુશ્કેલી અનુભવવી. -વામાં ના(-નાં)ખવું (રૂ.પ્ર.) દુઃખમાં ધકેલી દેવું. -વામાંનો દેડકો (રૂ.પ્ર.) ખૂબ સંકુચિત વિચારનું. -વામાં પડવું (રૂ.પ્ર.) આપઘાત કરવો. (૨) ભારે વિપત્તિમાં ફસાવું. ૦ કરવો, ૦ પૂરવો (રૂ.પ્ર.) કૂવામાં પડી આપઘાત કરવો. ૦ ખોદવો (રૂ. પ્ર.) ઉધાર લઈ કરજી થવું. ૦ ભરવો (રૂ. પ્ર.) ભેગું કરવું. બાપનો કૂવો (રૂ. પ્ર.) ચીલાચાલુ પ્રકાર]
**કૂષ્માંડ, ૦ક** (કૂષ્માણ્ડ-) જુઓ 'કુષ્માંડ, ૦ક.'
**કૂષ્માંડ-પાક** (કૂષ્માણ્ડ-) જુઓ 'કુષ્માંડ-પાક.'
**કૂષ્માંડાવલેહ** (કૂષ્માણ્ડા-) જુઓ 'કુષ્માંડાવલેહ.'
**કૂહું** ન. [જુઓ 'કૂખ' દ્વારા.] કૂખ. (૨) ગર્ભાશય. (૩) (લા.) ફણગો, કોંટો, પીલુ
**કૂણું** વિ. [સં. कोमलक- > પ્રા. कोमलअ- > અપ. कोवँलअ-] સુકોમળ, કૂણું, કુમળું
**કૂંકણી** જુઓ 'કોંકણી.'
**કૂંકણો** જુઓ 'કોંકણો.'
**કૂંકરો** પું. ખાવામાં વપરાતું એ નામનું એક દરિયાઈ પ્રાણી
**કૂંકાવટી** જુઓ 'કુંકાવટી'
**કૂંકી** જુઓ 'કુંકી.' [બળ, જોર, શક્તિ
**કૂંગડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ કૂંગડું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] તાકાત,
**કૂંગડું** વિ. તાકાતવાળું, બળિયું, જોરાવર
**કૂંગી** સ્ત્રી. અનાજના દાણા ઉપર થતી રાતી ગાંઠ
**કૂંચલી** જુઓ 'કૂચલી.'
**કૂંચવાવું** જુઓ 'કુંચવાવું.'
**કૂંચી** સ્ત્રી. [સં. कुञ्चिका > પ્રા. कुंचिआ] ચાવી. (૨) (લા.) રહસ્ય જાણવાનું સાધન. (૩) ઉપાય. ઇલાજ. [૦ ફેરવવી (રૂ.પ્ર.) તાળું ઉઘાડવું. ૦ બેસવી (-બૅસવી), ૦ લાગવી (રૂ.-પ્ર.) ઉપાય જડવો. ૦ લગાડવી (રૂ. પ્ર.) ઉપાય કરવો] [સ્તનોને ઢાંકનારો ભાગ
**કૂંછિયો** પું. [સં. कुक्षिक- > પ્રા. कुच्छिअ-] કમખાનો
**કૂંજ** જુઓ 'કુંજ[2]' (પક્ષી.)
**કૂંજડી** સ્ત્રી., [જુઓ 'કૂંજડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કુંજ નામનું પક્ષી. (૨) (તિરસ્કારમાં) જૈન સાધ્વી
**કૂંજડું** ન. [જુઓ 'કુંજ[2]' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કુંજ પક્ષી. (૨) વિ. (લા.) ચડેલા મોઢાવાળું
**કૂંજડો** પું. [જુઓ 'કૂંજડું.'] કુંજ પક્ષી-નર. (૨) કાછિયો,

શાકવાળો, અકાલી. (૩) માળી. (૪) કંજૂસ આદમી
**કૂંજરાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] અંતરમાં બળવું, હીજરાવું. (૨) ખીલતું અટકવું. (૩) ઉન્મત્ત રહેવું
**કૂંજરો** જુઓ 'કૂંજડો.'
**કૂંજો** જુઓ 'કૂજો.'
**કૂંઝડો** પું. ગુસ્સે થયેલો આદમી, રોષે ભરાયેલો માણસ. (૨) ખારીલો માણસ
**કૂંટ** જુઓ 'કુંટ.'
**કૂંટિયો** પું. ચણ્યા વગરનો કૂવો, ઓરિયો
**કૂંડવારો** જુઓ 'કુંડવારો.'
**કૂંડવાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'કૂંડલું.'] ખડકલા, ઢગલા
**કૂંડળી** સ્ત્રી. [ સં. कुण्डलिका > પ્રા. कुंडलिआ ] જુઓ 'કુંડલી.'
**કૂંડા-તાંસળી** સ્ત્રી. [જુઓ, 'કૂંડું' + 'તાંસળી.'] છાલિયાથી જરા મોટું વાસણ, તાંસળું
**કૂંડા-થાળી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'થાળી.'] કૂંડાના આકારની થાળી
**કૂંડા-પંથ** (પન્થ) પું. [ + જુઓ 'પંથ.'] (લા.) વામમાર્ગનો એક પેટા સંપ્રદાય, (સૌરાષ્ટ્રનો) માર્ગી પંથ, મોટો પંથ. (સંજ્ઞા.)
**કૂંડા-પંથી** (-પન્થી) [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] કૂંડા-પંથનું અનુયાયી
**કૂંડાલો** જુઓ 'કુંડાલો.'
**કૂંડાળા-દડી** જુઓ 'કુંડાળા-દડી.'
**કૂંડાળી દા, ૦વ** જુઓ 'કુંડાળી દા, ૦વ.'
**કૂંડાળું** જુઓ 'કુંડાળું.'
**કૂંડાંતરો** જુઓ 'કુંડાંતરો.'
**કૂંડી** જુઓ 'કુંડી.'
**કૂંડી-દા, ૦વ** જુઓ 'કુંડી-દા, ૦વ.'
**કૂંડું** જુઓ 'કુંડું.'
**કૂંડો**[૧-૨] જુઓ 'કુંડો.[૧-૨]' [એવાં શિંગડાંને કારણે)
**કૂંઢું** વિ. ગૂંછળા જેવા વળાંકવાળું (ભેંસ બળદ વગેરેનાં
**કૂંઢેર** (-રચ) સ્ત્રી. એક જાતનો વેલો
**કૂંતરાણ** ન. [જુઓ 'કંત્રાયણ.'] શણનું અબોટિયું, કંતાન
**કૂંતાર** જુઓ 'કુંતાર.'
**કૂંતાં** ન., બ. વ. કૂંતેલું નામનું ઝીણું ઘાસ [જીવડું
**કૂંથું** ન. [ સં. कुन्थ + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] એક નાનું
**કૂંતેલું** ન. જુઓ 'કૂંતાં.'
**કૂંદરી** સ્ત્રી. ઈંઢોણી. (૨) એક જાતનું શાક
**કૂંદરું** ન. [.સં. कुन्दरक- > પ્રા. कुंदरअ- ] એક જાતનું ઘાસ. (૨) જંગલી દૂધી, ટીનસું
**કૂંદલી** [સં. कुण्डली ] જુઓ 'કુંડળી.'
**કૂંદલું**[૧] જુઓ 'કુંદલું.' [નાનો ઢગલો
**કૂંદલું** ન., **-લો** પું. ઘાસની નાની ગંજી. (૨) લાકડાંનો
**કૂંદાર** ન. રસ્તા ઉપર વવાતું એક ઝાડ
**કૂંદાવવું, કૂંદાવું** જુઓ 'કુંદવું' માં.
**કૂંધવું, -વો** જુઓ 'કૂંદલું.[૨]'
**કૂંધે-જોર** સ્ત્રી. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'જોર.'] સમતોલની એક જાતની કસરત. (વ્યાયામ.)
**કૂંપળ, -ળિયું, -ળું, -ળો** જુઓ 'કુંપળ, -ળિયું, -ળું,-ળો.'
**કૂંપી** જુઓ 'કુપી.'
**કૂંપો** જુઓ 'કુપો.' (૨) એક જાતનો વેલો
**કૂંબઈ** (કૂંબે) સ્ત્રી. એ નામનું એક ઝાડ
**કૂંબટ** (-ટય) સ્ત્રી. ખેતી-સંબંધી મહેનત
**કૂંબી** સ્ત્રી. એ નામનું એક વૃક્ષ
**કૂંભીક** જુઓ 'કુંભીક.'
**કૂંભો** જુઓ 'કુંભો.'
**કૂંભટિયો** જુઓ 'કુંભટિયો.'
**કૂંભલ** (-લ્ય) જુઓ 'કુંભલ.'
**કૂંભલયો** જુઓ 'કુંભલયો.'
**કૂંભાડી** જુઓ 'કુંભાડી.'
**કૂંભિયો** પું. થાંભલા નીચે મુકાતો [સં. कुम्भ + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઘડેલો પથ્થર. (૨) જુઓ 'કુંભિયો.'
**કૂંભી** જુઓ 'કુંભી.'
**કૂંભું** ન. લગભગ એક એકર જેટલું જમીનનું માપ
**કૂંવળ** ન. ઘઉંનું પરાળ
**કૂંવાડ** (-ડ્ય) જુઓ 'કુંવાડ.'
**કૂંવાડિયો** જુઓ 'કુ(-કું)વાડિયો.' [જુઓ 'કૂણું.'
**કૂંળું** વિ. [સં. कोमलक- > પ્રા. कोमलअ-, અપ. कोवँलअ-]
**કૂંળેઢિયો** જુઓ 'કુળેઢિયો.'
**કૃકલાશ(-સ)** પું. [સં.] ગરોળીની જાતનું ખડબચડું વનસ્પતિ પર ફરતું એક પ્રાણી, કાચંડો, કાકીડો, સરટ
**કૃચ્છ્ર** ન. [સં.] કષ્ટ, પીડા. (૨) સંકટ, આપત્તિ
**કૃચ્છ્ર-ચાંદ્રાયણ** (-ચાન્દ્રાયણ) ન. [સં.] વદિ એકમથી પંદર કોળિયામાંથી એક એક ઓછો કરતા જવું ને સુદિ એકમથી એક એક વધારતા જવું એ જાતનું એક માસનું પ્રાયશ્ચિત્ત માટેનું વ્રત (૩) ન. ક્રિયા, કર્મ
**કૃત** વિ. [સં.] કરેલું, રચેલું, બનાવેલું. (૨) પું. સત્યયુગ.
**કૃતક** વિ. [સં.] કૃત્રિમ, બનાવટી
**કૃતક-રહસ્યવાદ** પું. [સં.] કૃત્રિમ પ્રકારનો કે આભાસી રહસ્યવાદ, 'સૂડો-મિસ્ટિસિઝમ' (ઉ. જો.)
**કૃત-કર્તવ્ય** વિ. [સં.] કરવા યોગ્ય કરેલું હોય તેવું, ફરજ બજાવી હોય તેવું
**કૃત-કામ** વિ. [સં.] જેની કામનાઓ પૂર્ણ થઈ છે તેવું, કૃતાર્થ
**કૃત-કાર્ય** વિ. [સં.] જેણે પોતાનું કામ પૂરું કર્યું છે તેવું, કામમાંથી પરવારી ગયેલું
**કૃત-કૃત્ય** વિ. [સં.] જેની કામના પૂર્ણ થઈ છે તેવું, કૃતાર્થ
**કૃતકૃત્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] કૃતાર્થ-તા. (૨) આભારની લાગણી
**કૃત-ઘ્ન** વિ. [સં] કરેલા ઉપકારની કદર ન કરી સામું નુકસાન કે અનિષ્ટ કરનારું, અપકારી
**કૃતઘ્ન-તા** સ્ત્રી. [સં.] કૃતઘ્નપણું, અપકાર ['કૃતઘ્ન.'
**કૃતઘ્ની** વિ. [સં. कृतघ्न + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ] જુઓ
**કૃત-જ્ઞ** વિ. [સં.] સામાના કરેલા ઉપકારની કદર કરનારું
**કૃતજ્ઞ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કૃતજ્ઞપણું, ઉપકારની લાગણી
**કૃતજ્ઞી** વિ. [ સં. कृतज्ञ + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ] જુઓ 'કૃત-જ્ઞ.'
**કૃત-નિશ્ચય** વિ. [સં.], -યી વિ. [સં. + ગુ. સ્વાર્થે 'ઈ' ત. પ્ર. ] જેણે નિશ્ચય કરી લીધો છે તેવું

**કૃત-પૂર્વ** વિ. [સં.] અગાઉ કરેલું
**કૃત-યુગ** પું. [સં.] ચાર યુગોમાંનો પહેલો યુગ, સત્યયુગ. (સંજ્ઞા.)
**કૃતવર્મા** પું. [સં.] શ્રીકૃષ્ણનો સમકાલીન એક યાદવ (હાર્દિક નામના યાદવનો પુત્ર)-(ભારતયુદ્ધને અંતે કૌરવપક્ષે ત્રણ યોદ્ધા બચેલા તેઓમાંનો એક). (સંજ્ઞા.)
**કૃત-વિદ્ય** વિ. [સં.] જેણે વિદ્યા સાધી છે તેવું, વિદ્વાન
**કૃત-સંકલ્પ** (-સઙ્કલ્પ) વિ. [સં.] જુઓ 'કૃત-નિશ્ચય.'
**કૃતાકૃત** વિ. [સં, કૃત + अ-कृत] કરેલું અને નહિ કરેલું
**કૃતાત્મા** વિ. [સં, कृत + आत्मा પું.] જેને જ્ઞાનદશા પ્રાપ્ત થઈ છે તેવું (જ્ઞાની) [તેવું, અપરાધી, ગુનેગાર
**કૃતાપરાધ** વિ. [સં. कृत + अप-राध] જેણે ગુનો કર્યો છે
**કૃતાભિજ્ઞ** વિ. [સં. कृत + अभि-ज्ञ] જુઓ 'કૃત-જ્ઞ.'
**કૃતાર્થ** વિ. [સં.] कृत + अर्थ] જેનું કાર્ય સિદ્ધ થઈ ચૂકયું છે તેવુ, કૃતકૃત્ય. (૨) (લા.) ભાગ્યશાળી
**કૃતાર્થ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કૃતાર્થપણું, કૃતકૃત્ય-તા
**કૃતાર્થી** વિ. [જુઓ સં. कृतार्थ + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'કૃતાર્થ.'
**કૃતાંજલિ** (કૃતાઞ્જલિ) વિ. [સં. कृत + अञ्जलि] જેણે બે હાથ જોડી રાખ્યા છે તેવું, હાથ જોડીને નમ્રતા બતાવી રહેલું
**કૃતાંત** (કૃતાન્ત), ૦ક પું. [સં.] મૃત્યુનો દેવ, યમરાજ, કાલાત્મા. (સંજ્ઞા.) (૨) કૃત્ય, 'પ્રોબ્લેમ.' (ગ.)
**કૃતાંત-કાલ(-ળ)** (કૃતાન્ત-) પું. [સં.] જુઓ 'કૃતાંત.'
**કૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] ક્રિયા, કામ. (૨) રચના, સર્જન, નિર્મિતિ, 'એક્ઝિક્યુશન.' (ન. લ.)
**કૃતિ-ચૌર્ય** ન, [સં.] કોઈની રચના પોતાને નામે ચડાવી દેવી એ, તફડંચી [ઉલ્લેખ
**કૃતિ-નિર્દેશ** પું. [સં.] રચના વિશે કરવામાં આવતો તે તે
**કૃતિનિષ્ઠ** વિ. [સં.] કર્તવ્યનિષ્ઠ
**કૃત-નિષ્ઠા** સ્ત્રી. [સં.] કાર્ય કરવાનો પ્રબળ ભાવ
**કૃતિ-પ્રેરક** વિ. [સં.] રચના તરફ લઈ જનારું, રચનાત્મક, 'કન્સ્ટ્રક્ટિવ' (બ. ક. ઠા.)
**કૃતિ-સંગ્રહ** (-સઙ્ગ્રહ) પું. [સં.] સાહિત્યને લગતી કે કોઈ પણ અન્ય પ્રકારની રચનાઓનો સંગ્રહ
**કૃતિ-સાધ્ય** વિ. [સં.] પ્રયત્ન કરવાથી મેળવી શકાય તેવું
**કૃતિ-સ્વાતંત્ર્ય** (-તન્ત્ર્ય) ન. [સં.] કામ કરવામાં રહેલી સ્વતંત્રતા, સ્વતંત્રતાથી કામ કે રચના કરવાની સ્થિતિ, 'ફ્રીડમ (ઑફ વિલ)' (આ. બા.)
**કૃતિ-હક(-ક્ક)** પું. [સં. कृति + જુઓ 'હક(-ક્ક).'] રચના ઉપરની પોતાની માલિકી, 'કૉપી-રાઇટ' [(૩) વિદ્વાન
**કૃતી** વિ. [સં., પું.] કૃતાર્થ, કૃતકૃત્ય. (૨) નિષ્ણાત, પ્રવીણ.
**કૃતોદક** વિ. [સં. कृत + उदक] મરેલા કુટુંબીજનની પાછળ ઉત્તરક્રિયા કરતી વેળા એને નિમિત્તે તર્પણ કર્યું હોય તેવું –પીપળા વગેરેને પાણી રેડ્યું હોય તેવું
**કૃત્તિકા** સ્ત્રી., ન. [સં., સ્ત્રી.] ૨૮ નક્ષત્રોમાંનું આકાશીય ત્રીજું નક્ષત્ર, કાતીસાડો (ક્રાંતિવૃત્તના ૨૬ અંશ, ૪૦ કલા અને ૪૦ અંશ વચ્ચેનું નક્ષત્ર-ઝૂમખું). (સંજ્ઞા.) (ખગોળ.)
**કૃત્પ્રત્યય** પું. [સં.] ક્રિયાવાચક મૂળ ધાતુઓ ઉપરથી શબ્દો સિદ્ધ કરવાને માટે લાગતો તે તે પ્રત્યય. (વ્યા.)
**કૃત્ય** ન. [સં.] ક્રિયા, કામ. (૨) આચરણ, વર્તન. (૩) ભૂમિતિમાં રચના કરવા અંગેનો સિદ્ધાંત, 'પ્રોબ્લેમ.' (ગ.) (૩) અધિનિયમ, કાયદો, 'એક્ટ'
**કૃત્ય-વાદ** પું. [સં.] વ્યાવહારિકતા-વાદ, વ્યવહાર-વાદ, વ્યાવહારિક-સત્તા-વાદ, ક્રિયા-વાદ, 'પ્રૅગ્મૅટિઝમ' (મ. છ.)
**કૃત્યા** સ્ત્રી. [સં.] હલકી કોટિની દેવી, મેલી દેવી, મેલડી. (૨) ડાકણ, ચુડેલ. (૩) (લા.) કર્કશા સ્ત્રી
**કૃત્યાકૃત્ય** વિ. [સં. कृत्य + अ-कृत्य] શું કરવા જેવું અને શું ન કરવા જેવું [કરવા જેવું એની સ્પષ્ટ સમઝ
**કૃત્યાકૃત્ય-વિવેક** પું. [+ સં.] શું કરવા જેવું અને શું ન
**કૃત્રિમ** વિ. [સં.] બનાવટી, નકલી, 'આર્ટિફિશિયલ.' (૨) (લા.) ઉપરચોટિયું, ઉપર-છલ્લું, માત્ર દેખાવનું
**કૃત્રિમ-તા** સ્ત્રી. [સં.] બનાવટ. (૨) (લા.) દંભ
**કૃત્રિમ-નિરોધ** પું. [સં.] બનાવટી સાધનોથી ગર્ભ રહેતો અટકાવવાની રીત
**કૃત્સ્ન** વિ. [સં.] બધું, સમગ્ર, સમસ્ત, કુલ-હોલ
**કૃત્સ્ન-વિદ** વિ. [સં. °विद्] પૂર્ણજ્ઞાની
**કૃદંત** (કૃદન્ત) વિ. [સં. कृत् + अन्त, સંધિથી] મૂળ ક્રિયાવાચક ધાતુઓને કૃત્પ્રત્યય લાગ્યા પછી તૈયાર થયેલું તે તે રૂપ (એ નામ પણ હોઈ શકે, એ વિશેષણ હોઈ શકે, અને એમાંનાં થોડાં કાળવાચક હોઈ ક્રિયાપદનું પણ કામ વધારામાં કરે.) (વ્યા.)
**કૃદંત-વિશેષણ** (કૃદન્ત-) ન. [સં.] ક્રિયાનો અર્થ આપનારું–ધાતુ ઉપરથી કૃત્પ્રત્યય લાગ્યા પછી તૈયાર થયેલું વિશેષણાત્મક શબ્દરૂપ. (વ્યા.) (૨) એવું કાળનો અર્થ આપનારું વિશેષણ. (વ્યા.)
**કૃપ** પું. [સં.] કૌરવ–પાંડવોના ગુરુ દ્રોણાચાર્યના સાળા અને કૌરવ–પાંડવોના ઉપાચાર્ય, કૃપાચાર્ય. (સંજ્ઞા.)
**કૃપણ** વિ. [સં.] ગરીબ, દયાપાત્ર. (૨) કંજૂસ, લોભી. (૩) નીચ, દુષ્ટ
**કૃપણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કૃપણપણું, કાર્પણ્ય
**કૃપયા** ક્રિ. વિ. [સં. कृपा સ્ત્રી.ની ત્રી. વિ., એ. વ.] કૃપા કરીને, મહેરબાની કરીને
**કૃપા** સ્ત્રી. [સં.] મહેરબાની, અનુગ્રહ, પ્રસાદ. (૨) દયાની લાગણી, સહાનુભૂતિ [અમી-નજર
**કૃપા-કટાક્ષ** પું. [સં.] રહેમ-નજર, કૃપા-દૃષ્ટિ, દયા-દૃષ્ટિ,
**કૃપા-ગુણ** પું. [સં.] મહેરબાની કરવાનું લક્ષણ. (૨) નાપાસ થનારને પાસ કરવા ઉમેરવામાં આવતા ગુણાંક, 'ગ્રેઇસ-માર્ક'
**કૃપાચાર્ય** પું. [સં. कृप + आचार्य] જુઓ 'કૃપ.' (સંજ્ઞા.)
**કૃપા-જીવી** વિ. [સં., પું.] બીજાની રહેમ-નજર કે મહેરબાની ઉપર જીવનારું [(૨) કિરપાણ
**કૃપાણ** ન. [સં., પું.] એક ચોક્કસ આકારની તલવાર.
**કૃપા-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કૃપા-કટાક્ષ.'
**કૃપાણિકા** સ્ત્રી. [સં.] કટાર (હથિયાર) [વગેરે)
**કૃપા-નાથ** પું. [સં.] કૃપા કરનાર (ઈશ્વર ગુરુ પાલક શેઠ
**કૃપા-નિધાન**, વિ. [સં., ન.], વિ. કૃપા-નિધિ [સં., પું.] કૃપાના

સ્થાનરૂપ-ભંડારરૂપ, કૃપા કરનાર (ઈશ્વર ગુરુ પાલક શેઠ વગેરે)
**કૃપા-પત્ર** પું. [સં., ન.] જેમાં મહેરબાની બતાવતા શબ્દ હોય તેવો પત્ર [યોગ્ય
**કૃપા-પાત્ર, કૃપા-ભાજન** વિ. [સં., ન.] મહેરબાની થવાને
**કૃપામય** વિ. [સં.] કૃપાથી ભરેલું, દયાળુ, કરુણાળુ
**કૃપા-યુક્ત** વિ. [સં.] કૃપાવાળું, દયાળુ, મહેરબાની કરનારું
**કૃપા-રૂપ, કૃપાલુ(-ળુ)** વિ. [સં.], **કૃપા-વંત** (-વન્ત) વિ. [સં. °વાન્ પું., પ. વિ., એ. વ. > પ્રા. वंत] કૃપા વરસાવનારું, દયા બતાવનારું, કૃપાળુ, મહેરબાન
**કૃપા-વૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] કૃપા વરસાવવી-બતાવવી એ
**કૃપા-સાગર** પું., વિ. [સં.] કૃપાના સમુદ્ર જેવું દયાળુ, અપાર દયાવંત [છે તેવું
**કૃપા-સાધ્ય** વિ. [સં.] કોઈની કૃપાથી સિદ્ધ કરી શકાય
**કૃપા-સિંધુ** (-સિન્ધુ) વિ. [સં., પું.] જુઓ 'કૃપા-સાગર.'
**કૃપા-હીન** વિ. [સં.] મહેરબાની ન બતાવનારું, દયા-હીન
**કૃપાળ,-ળુ** વિ. [સં. कृपालु] જુઓ 'કૃપાલુ.'
**કૃપી** સ્ત્રી. [સં.] કૃપાચાર્યની બહેન-દ્રોણાચાર્યની પત્ની-અશ્વત્થામાની માતા. (સંજ્ઞા.)
**કૃમિ** ન. [સં., પું.] આંતરડાંમાં થતી નાની મોટી જીવાત, કરમ, ચરમ, ચરમિયું [તેવું (ઔષધ)
**કૃમિ-ઘ્ન, -નાશક** વિ. [સં.] પેટમાંનાં કૃમિને દૂર કરે
**કૃમિ-રોગ** પું. [સં.] આંતરડાંમાં કૃમિ થવાનો રોગ
**કૃશ** વિ. [સં.] દૂબળું. (૨) નાજુક, પાતળું
**કૃશ-તા** સ્ત્રી. [સં.] દુર્બળતા. (૨) પાતળા હોવાપણું
**કૃશ-(સ)ર** પું. [સં.], **કૃશ(-સ)રાન્ન** ન. [+ સં. अन्न] ખીચડી (ખાદ્ય) [(૨) વિ. દૂબળા-પાતળા અંગવાળું
**કૃશાંગ** (કૃશાઙ્ગ) ન. [સં. कृश + अङ्ग] દૂબળું-પાતળું અંગ.
**કૃશાંગી** (કૃશાઙ્ગી) વિ., સ્ત્રી. [સં.] દૂબળી-પાતળી સ્ત્રી
**કૃશોદર** ન. [સં. कृश + उदर] પાતળું પેટ. (૨) વિ. પાતળા પેટવાળું [સૌંદર્યનું લક્ષણ છે.)
**કૃશોદરી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] પાતળા પેટવાળી સ્ત્રી (એ
**કૃષક** પું. [સં.] ખેડૂત, ખેડુ. (૨) બળદ
**કૃષિ** સ્ત્રી. [સં.] ખેતી, ખેડ, 'ઍગ્રિકલ્ચર'
**કૃષિ-ઉત્પાદન** ન. [સં., સંધિ નથી કરી.] ખેતીની પેદાશ, 'ફાર્મ-આઉટ-પુટ'
**કૃષિક, -કાર** પું. [સં.] જુઓ 'કૃષક.'
**કૃષિ-કર્મ** ન. સં.] જુઓ 'કૃષિ.'
**કૃષિ-જન્ય** વિ. [સં.] ખેતીમાંથી ઉત્પન્ન કરી શકાય તેવું
**કૃષિ-જીવી** વિ. [સં., પું.] ખેતી કરીને નિભાવ કરનારું
**કૃષિ-દાસ** પું. [સં.] ખેતી માટે રોકેલો નોકર, સાથી, 'સર્ફ' (મ. હ.) [(મ. હ.)
**કૃષિદાસ-ત્વ** ન. [સં.] ખેતીને અંગેની ગુલામી, 'સર્ફડમ'
**કૃષિ-પ્રધાન** વિ. [સં.] જ્યાં મુખ્ય વ્યવસાય ખેતી છે તેવું (દેશ રાજ્ય વગેરે)
**કૃષિ-મહાવિદ્યાલય** ન. [સં.] જયાં ખેતી-વિજ્ઞાનનો અભ્યાસ કરાવવામાં આવે છે તેવી કૉલેજ, 'ઍગ્રિકલ્ચર કૉલેજ'
**કૃષિ-મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ,-ળ) ન. [સં.] ખેડૂતોનું મંડળ, ખેડૂત-સંઘ

**કૃષિ-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] ખેતી-કામનું તે તે ઓજાર
**કૃષિ-યુનિવર્સિટી** સ્ત્રી. [સં. + અં] ખેતી-વિજ્ઞાનની વિદ્યાપીઠ, 'ઍગ્રિકલ્ચર યુનિવર્સિટી'
**કૃષિ-વિજ્ઞાન** ન., **કૃષિ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ખેતી-વાડીને લગતું શાસ્ત્ર, 'ઍગ્રોનોમી,' 'ઍગ્રિકલ્ચર' (પો. ગો.)
**કૃષિ-વિદ્યાપીઠ** સ્ત્રી. [સં., ન.] જુઓ 'કૃષિ-યુનિવર્સિટી.'
**કૃષિ-વિદ્યાલય** ન. [સં.] કૃષિવિદ્યા માટેની શાળા
**કૃષિ-વિશ્વવિદ્યાલય** ન. [સં.] જુઓ 'કૃષિ-યુનિવર્સિટી.'
**કૃષિ-વિદ** વિ. [+ સં. °विद्] જુઓ 'કૃષિશાસ્ત્રી.'
**કૃષિવિદ્યા-વિશારદ** વિ. [સં.] ખેતીવાડીના શાસ્ત્રમાં નિષ્ણાત
**કૃષિ-વિભાગ** પું. [સં.] ખેતીના સુધારા અને ઉન્નતિનો ખ્યાલ રાખતું સરકારી વહીવટી તંત્ર
**કૃષિ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ખેતીનો ધંધો
**કૃષિ-શાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કૃષિ-વિદ્યાલય.'
**કૃષિ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] જુઓ 'કૃષિ-વિદ્યા'-'કૃષિ-વિજ્ઞાન.'
**કૃષિશાસ્ત્રી** વિ., પું. [સં., પું.] કૃષિ-વિજ્ઞાનનો જ્ઞાતા વિદ્વાન, 'ઍગ્રોનોમિસ્ટ'
**કૃષિ-શાળા** જુઓ 'કૃષિ-શાલા.'
**કૃષિ-શિક્ષણ** ન. [સં.] ખેતીવાડીને લગતી કેળવણી
**કૃષિ-સભા** સ્ત્રી. [સં.] ખેડૂતોના પ્રશ્નોની વિચારણા કરનારી મંડળી, કૃષિ-મંડળ
**કૃષિ-સમાજ** પું. [સં.] સમગ્ર ખેડૂતોનો વર્ગ
**કૃષિ-સહાયક** વિ. [સં.] ખેડૂતોને આર્થિક મદદ આપનારું
**કૃષીવલ** પું. [સં.] ખેડૂત, ખેડુ, કૃષક
**કૃષ્ટ** વિ. [સં.] ખેંચેલું, તાણેલું, ખેંચાયેલું, તણાયેલું. (૨) ખેડેલું. (૩) પું. સામગાનમાં જણાવેલા સાત સ્વરોમાંનો એક એ નામનો સ્વર. (સંગીત.)
**કૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] ખેતી, ખેડ. ખેડાણ
**કૃષ્ણ** વિ. [સં.] કાળા રંગનું, શ્યામ, નીલ. (૨) અંધારિયું. (૩) પું. પરાશરના પુત્ર દ્વૈપાયન વ્યાસ. (સંજ્ઞા.) (૩) (૪) યાદવવંશના દ્વારવતી વસાવનાર વાસુદેવ (પાંડવોના સલાહકાર), પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે વિષ્ણુના દસ અવતારોમાંના આઠમા અવતાર. (સંજ્ઞા.) (૫) પાંચ પાંડવોમાંનો ત્રીજો અર્જુન. (સંજ્ઞા.)
**કૃષ્ણ-ચંદ્ર** (-ચન્દ્ર) પું. [સં. + चन्द्र શોભાદર્શક માત્ર] ભગવાન શ્રીકૃષ્ણ. (સંજ્ઞા.)
**કૃષ્ણ-જન્માષ્ટમી** સ્ત્રી. [સં. कृष्ण-जन्मन् + अष्टमी], **કૃષ્ણ-જયંતી** (-જયન્તી) સ્ત્રી. [સં.] શ્રાવણ વદિ આઠમનો શ્રીકૃષ્ણના જન્મદિવસનો ઉત્સવ, જન્માષ્ટમી, ગોકુલાષ્ટમી, (સંજ્ઞા.)
**કૃષ્ણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કાળાશ
**કૃષ્ણ પક્ષ** પું. [સં.] ચાંદ્રમાસનો વદિ પક્ષ, અંધારિયું
**કૃષ્ણ-ભક્ત** પું. [સં.] ભગવાન શ્રીકૃષ્ણનો જેણે આશ્રય કર્યો છે તેવો માણસ, વૈષ્ણવ
**કૃષ્ણ-મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ,-ળ) ન. [સં.] આંખના ડોળામાંનું કાળા રંગનું વર્તુલ, 'આઇરિસ' [મોઢાવાળું
**કૃષ્ણ-મુખ** ન. [સં.] કાળા રંગનું મોઢું. (૨) વિ. કાળા
**કૃષ્ણ યજુર્વેદ** પું. [સં.] યજુર્વેદની બે પ્રધાન શાખાઓમાંની તૈત્તિરીય શાખાની મંત્ર-સંહિતા, તૈત્તિરીય સંહિતા. (સંજ્ઞા.)

**કૃષ્ણ-રંગ** (-રઙ્ગ) પું. [સં.] કાળો રંગ. (૨) ભગવાન કૃષ્ણ તરફની પ્રબળ લગની

**કૃષ્ણ-રંગી** (-રઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] કાળા રંગનું. (૨) જેને ભગવાન શ્રીકૃષ્ણની લગની લાગી છે તેવું

**કૃષ્ણલ** ન. [સં.] ગુંજાફળ, ચણોઠી

**કૃષ્ણ-લવણ** ન. [સં.] કાળાશ પડતો એક ક્ષાર, સંચળ

**કૃષ્ણ-લીલા** સ્ત્રી. [સં.] શ્રીકૃષ્ણે પોતાના જીવનમાં જે જે કાર્યો કર્યાં તે

**કૃષ્ણ લેશ્યા** સ્ત્રી. [સં.] જીવના છ પ્રકારના અધ્યવસાય માંહેનો એક મલિન અધ્યવસાય. (જૈન.)

**કૃષ્ણ-લોહ** ન. [સં.] લોહચુંબક

**કૃષ્ણ-વલ્લી** સ્ત્રી. [સં.] શ્યામ તુલસી [(ભેંસ)

**કૃષ્ણ-શૃંગી** (-શૃઙ્ગી) વિ., સ્ત્રી. [સં.] કાળાં શિંગડાંવાળી

**કૃષ્ણ-સખ, -ખા** પું. [સં. कृष्ण+सखिन् બ.વ્રી.] શ્રીકૃષ્ણ જેના મિત્ર હતા તેવો પાંડવ અર્જુન

**કૃષ્ણ-સાર** પું. [સં.] કાળિયર મૃગ [પાંડવ અર્જુન

**કૃષ્ણ-સારથિ** પું. [સં.] શ્રીકૃષ્ણ જેના સારથિ હતા તેવો

**કૃષ્ણ-સારંગ** (-સારઙ્ગ) પું. [સં.] જુઓ 'કૃષ્ણ-સાર.'

**કૃષ્ણા** સ્ત્રી. [સં.] પાંડવોની પત્ની—દ્રુપદ રાજાની પુત્રી દ્રૌપદી, પાંચાળી. (સંજ્ઞા.) (૨) દુર્ગાદેવી, કાળકા. (૩) દાક્ષિણ ભારતની એ નામની એક નદી. (સંજ્ઞા.)

**કૃષ્ણાગ(-ગુ)ર, -રુ** પું. [સં. कृष्ण+अग(-गु)रु] કાળા અગરનું વૃક્ષ, કૃષ્ણ-ચંદન [કાળું મૃગચર્મ

**કૃષ્ણાજિન** ન. [સં. कृष्ण + अजिन] કાળિયર મૃગનું ચામડું,

**કૃષ્ણાયસ** ન. [સં. कृष्ण + आयस] જુઓ 'કૃષ્ણ-લોહ.'

**કૃષ્ણાર્પણ** ન. [સં. कृष्ण + अर्पण] ભગવાન શ્રીકૃષ્ણને કરવામાં આવતું સમર્પણ. (૨) ભગવાનને ઉદ્દેશી નિષ્કામ ભાવનાથી કરવામાં આવતું દાન. [બળતું ઘર કૃષ્ણાર્પણ (રૂ. પ્ર.) ખપમાં ન હોય તેવી વસ્તુનું બીજા ઉપર ભારરૂપ બને તેવું દાન] [વૃત્તિ

**કૃષ્ણાર્પણ-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] નિષ્કામ ભાવનાથી દાન દેવાની

**કૃષ્ણાવતાર** પું. [સં. कृष्ण + अव-तार] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે વિષ્ણુના મુખ્ય દસ અવતારોમાંનો ૮ મો વસુદેવ દેવકીમાં મથુરામાં થયેલો અવતાર, વાસુદેવ, દેવકીનંદન

**કૃષ્ણાવળા** પું., બ.વ. [સં. कृष्ण + वलय > પ્રા. °वलअ-] જુઓ 'ચંદ્રાવળા.' (શ્રીકૃષ્ણનું ચરિત આપતા 'ચંદ્રાવળા' છંદને મળેલી સંજ્ઞા.) (પિં.) [આશરો, શ્રીકૃષ્ણનું શરણ

**કૃષ્ણાશ્રય** પું. [સં. कृष्ण + आ-श्रय] ભગવાન શ્રીકૃષ્ણનો

**કૃષ્ણાશ્રિત** વિ. [સં. कृष्ण + आ-श्रित] શ્રીકૃષ્ણનો આશરો કરીને રહેલું, શ્રીકૃષ્ણને ભક્તિભાવથી શરણે ગયેલું

**કૃષ્ણાષ્ટમી** સ્ત્રી. [સં. कृष्ण + अष्टमी] દરેક હિંદુ મહિનાની અંધારિયાની આઠમી તિથિ. (૨) કૃષ્ણ-જન્માષ્ટમી. (સંજ્ઞા.)

**કૃષ્ણી** સ્ત્રી. [સં. कृष्ण + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] વદિપક્ષ, અંધારિયું

**કૃષ્ણોત્પલ** ન. [સં. कृष्ण + उत्पल] કાળું કમળ, ઇંદીવર

**કૃષ્ણોપાસન** ન. -ના, સ્ત્રી. [સં. कृष्ण + उपासन, -ना] શ્રીકૃષ્ણની વૈદિક વિધિથી યા યૌગિક રીતે આરાધના

**કૃષ્ણો(-સ્નો)રા** પું., બ. વ. [સં. कृष्ण + पुर-क- > પ્રા. °उरअ-] સંભવતઃ 'કૃષ્ણપુર'ના વાસી-નાગર બ્રાહ્મણ-ગૃહસ્થોના છ ફિરકાઓમાંનો એ નામનો એક ફિરકો. (સંજ્ઞા)

**કૃસર** જુઓ 'કૃશર.'

**કૃસ્નોરા** જુઓ 'કૃશ્નોરા.'

**કે-[1]** (કે-) સર્વ. [સં. किम्‌ના વિકાસમાં જૂ. ગુ. માં 'किहि' દ્વારા. આ કેણે, કે-નું, કે-ને, કે-માં, કેમણું, કેમનું' જેવાં રૂપોમાં પ્રશ્નાર્થ ભાવથી શિષ્ટમાન્ય 'કો-' અંગની સમાંતર પ્રયોજાય છે. ઉચ્ચારણમાં મહાપ્રાણ સ્વર : 'કેઃનું' 'કેઃને' 'કેઃમાં' 'કેઃમણું'-કેઃમનું' વગેરે]

**કે[2]** ઉભ. [સં. किम्] અથવા, વા, યા, યાતો. (૨) વાક્યાંતે પ્રશ્નાર્થ, ને ('આવશો કે ?' = આવશોને ?']

**કે[3]** (કે) ઉભ. [ફા. 'કિ'] ઉક્તિનો ઉદ્બોધક ઉભયાન્વયી (જે મિશ્રવાક્યમાં કર્મવાક્યનો પૂર્વ સં. यद् > ગુ. 'જે'-ના બદલે છેક દયારામ કવિના સમયથી શરૂ થયેલો. સીધી ઉક્તિમાં એ ન હોય તોય ચાલે : 'એણે કહ્યું કે હું આવીશ'—'એણે કહ્યું : હું આવીશ.')

**કેઇક** સ્ત્રી. [અં.] રોટલી, 'કેક'

**કેઇન** ન. [અં.] નેતર. (૨) નેતરની સોટી

**કેઇસ** જુઓ 'કેસ.' [પ્રયોગ] કઈ

**કેઈ** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'કયું' + ગુ. 'ઈ' પ્ર.='કઈ' જૂનો

**કેક(કેઇક)** સ્ત્રી. [અં.] જુઓ 'કેઇક.'

**કેકય** પું. [સં.] એ નામનો પ્રાચીન કાલનો ઉત્તર ભારતમાંનો એક પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.)

**કેકયી** સ્ત્રી. [સં.] કેકય દેશના રાજાની પુત્રી—ઇક્ષ્વાકુવંશના રાજા દશરથની ત્રીજી રાણી—ભરતની માતા, કૈકેયી. (સંજ્ઞા.)

**કેકર** વિ. [સં.] બાડું

**કેકરી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] બાડી સ્ત્રી

**કેકા** સ્ત્રી. [સં.] મોરનો ટહુકો, મયૂર-વાણી, કેકા-રવ

**કેકાણ** પું. [જૂ. ગુ.] ઘોડો

**કેકા-રવ** પું. [સં.] જુઓ 'કેકા.'

**કેકાવલ(-ળ)** પું. [સં.], -ળી વિ. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] મોર [પરંપરા

**કેકાવલિ(-લી, -ળિ, -ળી)** સ્ત્રી. [સં.] મોરના ટહુકારની

**કેકી** પું. [સં.] મોર

**કેગની** સ્ત્રી. તલવારની મૂઠનો એક ભાગ

**કેગર** ન. એ નામનું એક લાકડું

**કૅચ** પું. [અં.] ક્રિકેટની રમતમાં દડાને ઝીલી લેવાની ક્રિયા

**કૅચ-આઉટ** વિ. [અં.] ક્રિકેટની રમતમાં દડો ઝિલાઈ જવાથી રમનારનું ખસી જવું એ

**કેચવો** પું. પેટમાંનો છીવડો, કૃમિ. (૨) જમીનનો કીડો

**કેચી** સ્ત્રી. જુઓ 'કેંચી,' 'કુસ' (ગ. વિ.)

**કૅઝ્યૂઅલ** વિ. [અં.] અણધાર્યું, આકસ્મિક

**કૅઝ્યૂઅલ લીવ** સ્ત્રી. [અં.] આકસ્મિક કારણે કામ ઉપરથી લેવામાં આવતી રજા

**કેટ-કેટલું** વિ. [જુઓ 'કેટલું'-નો દ્વિર્ભાવ, 'પ્રશ્નાર્થ'માંથી 'અનિશ્ચિતાર્થ.'] કેટલુંય, કેટલું બધું, ઘણુંબધું

**કૅટ-ફિશ** સ્ત્રી. [અં.] મોટે ભાગે મીઠા પાણીમાં રહેતી મોઢે વાળવાળી સુંવાળી માછલીની જાત

**કૅટર-પિલર** ન. [અં.] પતંગિયું. (૨) પતંગિયાના આકારનું વાયુ-યાન (વિમાન). (૩) એક જાતનું હળ

**કૅટલ-કૅમ્પ, કૅટલ-કૅંપ** (-કૅમ્પ) પું. [અં.] પશુઓ રાખવાની જગ્યા, પાંજરાપોળ [મોટર-ખટારો

**કૅટલ-ટ્રક** સ્ત્રી. [અં.] ઢોરને લઈ જવાનો રેલવેનો ડબો કે

**કેટલું** સર્વ., વિ. [સં. क्रियत् દ્વારા અપ. केत्तिलअ-, केतुलअ-] સંખ્યા જથ્થો માપ કદ વગેરેનો પ્રશ્ન—શી સંખ્યાનું, શા જથ્થાનું, શા માપનું, શા કદનું ? [-લી વીસે સો (-સો) (રૂ.પ્ર.) સહેલું નહિ—ખૂબ મુશ્કેલ]

**કેટલું(૦એ)ક** વિ. [+ ગુ. '(૦એ)ક' પ્ર. અનિશ્ચિતાર્થે] માપ કે કદના વિષયમાં થોડા કે થોડાથી થોડું વધુ એવો અનિશ્ચિત ખ્યાલ આપતું—થોડું-ઝાઝું, અમુક જથ્થા માપ કે કદનું

**કેટલું-બધું** વિ. [+ જુઓ 'બધું.'] અનિશ્ચિત છતાં સંખ્યા જથ્થા માપ કે કદમાં ઘણું ('પ્રશ્નાર્થ' નથી; ઉત્પ્રેક્ષા જેવો ભાવ છે.)

**કેટલું-ય** વિ. [ + જુઓ 'ય.'] અનિશ્ચિત છતાં સંખ્યા જથ્થા માપ કે કદમાં ઘણુંબધું ('પ્રશ્નાર્થ' નથી, 'ઘણા-બધા' પૂરતી નિશ્ચિતતા જેવો આશય)

**કૅટ(-ટે)લૉગ** ન. [અં. કૅટેલૉગ્] નોંધણીનું પત્રક, પત્રકાત્મક કે વિવરણાત્મક પુસ્તક

**કેડ** (-ડય) સ્ત્રી. [સં. कटि > પ્રા. कडी > ગુ. 'કડ(-ડય)'નો વિકલ્પ] કડ, કમર. (૨) વાંસો, પીઠ. [૦ ઉપર કાંકરો મૂકી કામ કરવું (-ઉપરય-) (રૂ. પ્ર.) માથું ઊંચકયા વિના સખત કામ કરવું. ૦ કરવી (રૂ. પ્ર.) પીછો લેવો, પાછળ પડવું. ૦ ઘોળવી (-ઘોળવી) (રૂ.પ્ર.) કેડ મસળવી. ૦ ઝલાવી (રૂ. પ્ર.) કેડમાં વા આવવો. ૦ ઝાલવી (રૂ. પ્ર.) શરણ લેવું. ૦ નમાવવી (રૂ. પ્ર.) ખંત અને ઉત્સાહથી કામ કરવું. ૦ના કકડા થઈ જવા (રૂ. પ્ર.) સખત મહેનત પડવી. ૦ના મંકોડા જુદા થઈ જવા( કે મરડાઈ જવા—રહી જવા—વછૂટી જવા) (રૂ. પ્ર.) કામ કરી થાકી જવું. ૦(નું) ભાંગલું (રૂ. પ્ર.) આળસુ, મંદ, સુસ્ત, શિથિલ. ૦પૂર (રૂ. પ્ર.) કેડ સુધી આવે તેટલું. ૦ બાંધવી (રૂ. પ્ર.) ઉદ્યમ કરવો, લાગી મંડવું. ૦ ભાંગી જવી (રૂ.પ્ર.) નબળા થઈ જવું. (૨) નાસીપાસ થવું. ૦ ભાંગી ના(-નાં)ખવી (રૂ. પ્ર.) નાસીપાસ કરવું, ઉત્સાહ-હીન બનાવી દેવું. ૦ મરડવી (રૂ. પ્ર.) મહેનત લઈ કામ કરવું. ૦ મરડીને ઊભા રહેવું (-રે:વું) (રૂ. પ્ર.) કામ કરવામાં આનાકાની કરવી. ૦માં લાકડું ઘાલવું (રૂ. પ્ર.) અભિમાન કરવું. (૨) કામકાજ કરવું જ નહિ. ૦ મૂકવી (રૂ. પ્ર.) પીછો છોડવો, જવા દેવું. ૦ લેવી (રૂ. પ્ર.) ખંતથી કામ પાછળ મંડયા રહેવું, ચાનકથી કામ કરવું. -ડે કેડે ફરવું (-ડયે કેડયે-) (રૂ. પ્ર.) પાછળ ભટકવું. -ડે થવું (-ડયે-) (રૂ. પ્ર.) પાછળ લાગી સતાવવું. -ડે પડવું (-ડયે-) (રૂ. પ્ર.) પાછળ મચ્યા રહેવું. (૨) ચીડવવું, મૂંઝવવું, અકળાવવું. -ડે પોતિયું (-ડયે-) (રૂ. પ્ર.) કોઈ સંબંધ નહિ. -ડે લેવું (-ડયે-) (રૂ. પ્ર.) તેડવું. ( કોઈની) કેડ ઝાલવી ( -કેડય-) (રૂ. પ્ર.) આશ્રય આપવો]

**કૅડમ, કૅડમિયમ** સ્ત્રી, [અં.] એક નરમ પ્રકારની ટિનને મળતી ધાતુ. (પ. વિ.)

**કૅડર** સ્ત્રી. [અં.] દરજ્જો, કક્ષા [માર્ગ. (પદ્યમાં.)

**કેડ-લો** પું. [જુઓ 'કેડો' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કેડો,

**કેડ-વંકું** (કેડય-) વિ. [જુઓ 'કેડ' + 'વાંકું' (નું જૂનું રૂપ 'વંકું')] કેડમાંથી વાંકું વળી ગયેલું

**કેડ-વા**[1] (કેડય-) પું. [જુઓ 'કેડ' + વા.[2]] કેડ ઝલાઈ જવાનો રોગ, ટચકિયું

**કેડ-વા**[2] (કેડય-) ક્રિ. વિ. [ + જુઓ 'વા,' 'સુધી'ના અર્થમાં.] કેડ સુધી પહોંચે એમ

**કેડવો** પું. વંશ, કુલ-પરંપરા [ઊગતો એક છોડ

**કેડા-કંબોઈ** (-કમ્બોઇ) સ્ત્રી. નદીકાંઠે પાણીના પ્રવાહમાં

**કેડિયું** ન. [જુઓ 'કેડ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કેડ સુધી પહોંચતું ગ્રામીણ કસવાળું કપડું, કડિયું. આંગડી. [ ૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) કેડ સુધી નાહવું]

**કેડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કેડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] સાંકડો ખેતરાઉ કે સેઢા ઉપરનો યા પહાડીનો માર્ગ, પગ-દંડી

**કેડે** (-ડયે) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કેડી' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] પાછળ પાછળ, પૂંઠે પૂંઠે, પછવાડે. [રૂ. પ્ર. જુઓ 'કેડ'માં.] [ભવવા ચાહતો ઉમેદવાર

**કૅડેટ** પું. [અં.] લશ્કરી ખાતામાં અમલદારનો હોદ્દો મે-

**કૅડેસ્ટ્રલ** ન. [અં.] ખેતીની આવકનું નોંધણી-પત્રક, પાણી-પત્રક, ખેત-આકારણીનું પત્રક

**કેડો** પું. [સં. कटि > પ્રા. कडी > ગુ. 'કડ' > 'કેડ' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર., પછી લક્ષણાથી] માર્ગ, ગાડાવટ, રસ્તો. (૨) પાછળ-પૂંઠે જવાનું એ. (૩) અંત, નિકાલ, ફેંસલો. (૪) ખાર, દ્વેષ, ખેધો. [-ડે ન જવું (રૂ. પ્ર.) સામે પણ ન જોવું. ૦ છોડવો, ૦ મૂકવો (રૂ. પ્ર.) જતું કરવું. ૦ પકડવો, ૦ લેવો (રૂ. પ્ર.) પાછળ પડવું, વાંસે લાગવું]

**કેણુ** (કેણ) ન. ડાંગરના ખેતરમાં માટી ઘસડી બંધ બાંધવા વપરાતું એક ઓજાર

**કેણુશાઈ** (કેણ-) સ્ત્રી ઓઢણી જેવું એક વસ્ત્ર

**કેણી** (કેણી-) સર્વ., વિ. [જુઓ 'કે[1]'—एतद्ना एन—એવા વૈકલ્પિક અંગે આપેલા જૂ. ગુ. ના एण દ્વારા एणइ ના સાદશ્યે केणइ > 'કેણી' એવો વિકાસ] ૦ કોર, ૦ ગમ, ૦ તરફ, ૦ પા, ૦ મગ, ૦ મગા, ૦ મેર (-કોરય, ગમ્ય, -મગ્ય, -મેરય) ક્રિ. વિ. [જુઓ તે તે શબ્દનાં ત્યાં ત્યાં સ્થાન] કઈ બાજુ, કઈ તરફ, કઈ દિશાએ, કેમણું !

**કેત** (-ત્ય) સ્ત્રી. ફટકાની સજા કરવાને માટે વપરાતો ચામડાનો કે લૂગડાનો વણેલો પટ્ટો

**કેતક** પું. [સં.] (સુગંધી અને સાદી) કેતકીનો છોડ. (૨) ન. કેવડાનું ફૂલ. (૩) એ ઘાટનું સ્ત્રીઓની વેણીમાં ખોસવાનું એક ઘરેણું, કેતક-કેવડો, ચાક

**કેતક-કેવડો** પું. [જુઓ 'કેતક' + 'કેવડો,'—પુનરુક્ત શબ્દ] (લા.) કેવડાના આકારનું સ્ત્રીઓનું અંબોડા કે વેણીમાં ખોસવાનું એક ઘરેણું, ચાક

**કેતકી** સ્ત્રી. [સં.] એ નામનો છોડ, કેતક (સાદી અને સુગંધવાળો ડોડો આપનારી—એમ બે જાત. સાદી ખેતરોની વાડમાં

સામાન્ય રીતે જોવા મળે છે.) (૨) જુઓ 'કેતક-કેવડો.'
**કેતકી-પ્રબંધ** (-પ્રબન્ધ) પું. [સં.] કેવડાના ફૂલના આકારે અક્ષરોની ગોઠવણી આવતી હોય તેવો એક ચિત્રકાવ્ય-પ્રબંધ. (કાવ્ય.) [સોનાનો એક પ્રકારનો હાર
**કેતકી-હાર** પું. [સં.] ચારથી વધારે સેરનો કેવડા-ઘાટનો
**કેતન** ન. [સં.] ઘર, મકાન, મંદિર. (૨) ધ્વજ, વાવટો. (૩) ચિહ્ન, લક્ષણ
**કેતાન-પોત** ન. એક જાતનું કાપડ
**કેતારી** સ્ત્રી. શેરડી
**કેતુ** પું. [સં.] ધ્વજ, વાવટો. (૨) જ્યોતિષમાં એ નામનો એક કાલ્પનિક ગ્રહ. (જ્યો.) (૩) તે તે ક્ષણદર્શી પૂંછડિયો તારો, ધૂમકેતુ [ડાંડો
**કેતુ-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [સં.] ધ્વજની કાઠી, વાવટો રાખવાનો
**કેતું(-ત્તું)** સર્વ., વિ. [જુઓ 'કે[1]'–; સં. कियत् દ્વારા. केत्तिल, केतुल–નો 'केत्तल–' જૂ. ગુ. નો સંકોચ] કેટલું !
**કેથ(-થો)લિક** વિ. [અં.] ખ્રિસ્તી ધર્મનો એક મુખ્ય ફાંટો રોમન કૅથોલિક–એ સંપ્રદાયનું
**કેથાં(-થે)** ક્રિ. વિ. [સં. कुत्र દ્વારા., જુઓ 'કેથું' (સુ.).] ક્યાં ! [કેટલું !
**કેથું** સર્વ.], વિ. [જૂ. ગુ.; સં. कुत्र–દ્વારા વિકાસ (સુ.)]
**કેથે** જુઓ 'કેથાં.'
**કેથે** ન. [અં.] પૂર્વ ચીનનું પ્રાચીન નામ. (સંજ્ઞા.)
**કેથે જ** ક્રિ.વિ. [સુ.] કોઈ પણ રીતે, કોઈ પણ ઉપાયે. (૨) ક્યાંય પણ [પોલી સળી, મૂત્ર-શલાકા
**કેથેટર** ન. [અં.] મુત્રાશયમાંથી પેશાબ બહાર કાઢવા વપરાતી
**કેથેડ્રલ** ન. [અં.] ખ્રિસ્તી દેવળ, 'ચર્ચ'
**કેથોડ** પું. [અં.] વીજળીનો-ઋણ-ધ્રુવ [ઋણ-કિરણ
**કેથોડ-કિરણ** ન. [+ સં., પું.] વીજળીમાં ઋણ-ધ્રુવનું કિરણ,
**કેથોલિક** જુઓ કેથલિક.'
**કેદ** (કેદ) સ્ત્રી. [અર. कय्द्] મરજી પ્રમાણે હિલચાલ કરવાની રુકાવટ, બંધનમાં રાખવું એ. (૨) કારા-ગૃહ, બંદીખાનું, કેદખાનું, 'જેઇલ.' [૦ કરવું, ૦ પકડવું (રૂ. પ્ર.) કબજે કરવું. ૦ થવું, ૦ પકડાવું (રૂ. પ્ર.) પરાધીનતામાં રહેવું] [કારાવાસ, બંદીખાનું, 'જેઇલ'
**કેદ-ખાનું** (કેદ-) ન. [જુઓ 'કેદ' + 'ખાનું.'] કારા-ગૃહ,
**કે દહાડે** (કે દા:ડે) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કયું'–સા. વિ., એ. વ. 'કયે' નું લઘુરૂપ + 'દહાડો' + સા. વિ. એ. વ. નો 'એ' પ્ર.] કયે દિવસે ?
**કેદાર[1]** ન. [સં., પું.] ખેતર (ખાસ કરીને ડાંગરના ક્યારડા-પ્રકારનું). (૨) ક્યારો, ક્યારડો. (૩) ગંગાદ્વારથી માંડીને તમસા નદી સુધીનું વિશાળ તીર્થક્ષેત્ર. (સંજ્ઞા.) (૪) હિમાલયનું એ નામનું એક શિખર (બદરીકેદારેશ્વરવાળું). (સંજ્ઞા)
**કેદાર[2](-રો)** પું. [+ ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] એ નામનો સાંજના ભાગે ગાવાનો એક ગંભીર રાગ. (સંગીત.)
**કેદાર-નટ** જુઓ 'નટ-કેદાર.' (સંગીત)
**કેદાર-નાથ** પું. [સં.], **કેદારેશ્વર** પું. [સં. केदार + ईश्वर] હિમાલયના કેદાર શિખર ઉપરના શિવાલયમાંના શિવ. (સંજ્ઞા.)
**કેદારો** જુઓ 'કેદાર.[2]' [૦ કરવો (રૂ. પ્ર.) ભારે પ્રબળ કામ કરી બતાવવું]
**કે દિ'** (-દી') ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કયું'–સા. વિ., એ. વ. 'કયે'નું લાઘવ + 'દિવસ' શબ્દનો સા. વિ., એ. વ. 'દિવસે'નું લાઘવ] કયે દિવસે, કે દહાડે ?
**કે દિ'(-દી')ક** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કે દિ' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર. અનિશ્ચિતાર્થે] કોઈક દિવસે, ક્યારેક, કદીક
**કે દિ'(-દી', -દું', -દૂ,' ૦ક)નું** વિ. [જુઓ 'કે દિ' + ગુ. 'ક' અનિશ્ચિતાર્થે + 'નું' છ. વિ. ના અર્થનો અનુગ] કયા દિવસનું, કેટલા સમયનું ! (૨) ઘણા સમયથી (અનિશ્ચિતાર્થે)
**કેદી** (કેદી) વિ. [અર. कय्दी] કેદખાનાનું વાસી, બંદી
**કેન** ન. [સં. केन એવા પ્રશ્નને કારણે] એ નામનું પ્રાચીન ઉપનિષદોમાંનું એક ઉપનિષદ, કેનોપનિષદ. (સંજ્ઞા.)
**કેનન** સ્ત્રી. [અં.] તોપ
**કેનાલ** સ્ત્રી. [અં.] નહેર, કુલ્યા [(સંજ્ઞા.)
**કેનિયા** પું. [અં.] પૂર્વ આફ્રિકાનો એક પ્રદેશ, કેન્યા.
**કેની** (કે:ની.) ૦ કોર, ૦ ગમ, ૦તરફ, ૦ પા, ૦ મગ, ૦મગા (-કોરય, -ગમ્ય, -મગ્ય) જુઓ 'કેણી–'માં.
**કે-નું** (-કે:નું) વિ. [જુઓ 'કે' + ગુ. 'નું' છ. વિ. ના અર્થનો અનુગ] કોનું, કયા માણસનું, કઈ વ્યક્તિનું ?
**કે-ને** (કે:ને) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કે[1]' + ગુ. 'ને' બી. વિ. અને ચો. વિ. નો અનુગ] કોને, કયા માણસને, કઈ વ્યક્તિને ? [(સંજ્ઞા.)
**કેનોપનિષદ** ન. [સં. केन + उपनिषद् સ્ત્રી.] જુઓ 'કેન.'
**કેન્ટર** (કેણ્ટર) સ્ત્રી. [અં.] ઘોડાની એ નામની એક ચાલ
**કેન્ટીન** (કેણ્ટીન) સ્ત્રી. [અં.] કોઈ ખાસ જગ્યાએ તે તે સંસ્થા કારખાના વગેરેના માણસો માટેની હૉટેલ, 'કૅંટીન'
**કેન્ટોન્મેન્ટ** (કેણ્ટો-મેણ્ટ) ન. [અં.] લશ્કરી છાવણી, લશ્કરી શિબિર [મીણબત્તી
**કેન્ડલ** (કેણ્ડલ) સ્ત્રી. [અં.] ફાનસ. (૨) મશાલ. (૩)
**કેન્ડલ-પાવર** (કેણ્ડલ-) પું. [અં.] એક મીણબત્તીના તેજના જેટલી શક્તિ (પ્રકાશ આપવામાં), પ્રકાશમાપ, દ્યુતિ-માન
**કેન્ડલ-ફિશ** (કેણ્ડલ-) સ્ત્રી. [અં.] જેનું તેલ બાળવાના કામમાં આવી શકે તેવી માછલીની એક જાત
**કેન્ડિડે(૦ઇ)ટ** (કેણ્ડિડેઇટ) પું. [અં.] ઉમેદવાર
**કેન્યા** જુઓ 'કેનિયા.'
**કેન્વાસ** ન. [અં.] પાણી વગેરે રોકનારું જાડું કાપડ. (૨) શણિયું [નાર. (૩) મતો મેળવી આપનાર
**કેન્વાસર** વિ. [અં.] પ્રચારક. (૨) ગ્રાહકો મેળવી આપ-
**કેન્વાસિંગ** (-સિઙ્ગ) ન. [અં.] કોઈ પણ પ્રકારનો પ્રચાર
**કેન્સર** ન. [અં.] અદીઠ ગૂમડાના પ્રકારનો એક રોગ (એ રોગ ખૂબ ભયાનક ગણાય છે–દુ:સાધ્ય કોટિનો)
**કેન્સલ** ક્રિ. વિ. [અં.] રદ-બાતલ, કમી, ઓછું, રદ
**કેપ** સ્ત્રી. [અં.] ટોપી. (૨) કારતૂસ વગરની બંદૂક ઉપર મૂકવાની ટોટી. (૩) કારતૂસની ટોપી
**કે પાસ** (કે-) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કયું'–સા. વિ., એ. વ.

'કયે'નું લાઘવ + 'પાસે'] કઈ બાજુ, કઈ તરફ?
**કૅપિટલ** સ્ત્રી. [અં.] રાજ્યનું મુખ્ય વહીવટી નગર, રાજધાની. (૨) મૂડી, થાપણ. (૩) થાંભલાનું મથાળું, સ્તંભ-શીર્ષ. (સ્થાપત્ય.) (૪) વિ. મુખ્ય પ્રકારનું. [**૦સજા** (રૂ. પ્ર.) મૃત્યુની સજા, દેહાંત દંડ]
**કૅપૂર** ન. એક જાતનું ઘરેણું
**કૅપેસિટી** સ્ત્રી. [અં.] ગ્રહણ-શક્તિ, બળ, તાકાત
**કૅપોટ** પું. ધોળો શેમળો
**કૅપ્ટન** પું. [અં.] લશ્કરનો એક હોદ્દો–પલટણનો નાયક. (૨) વહાણ–આગબોટ વગેરે સમુદ્રયાનોનો મુખ્ય અમલદાર. (૩) ક્રિકેટ વગેરે તે તે રમતનો બંને પક્ષે આગેવાન મુખ્ય ખેલાડી
**કૅફ** (કૅફ) પું. [અર. 'કય્ફ્' –શા માટે; પરંતુ ફા. 'નશાની મસ્તી'] નશાની હાલત, નશાની ખુમારી.[**૦ ઊતરવો** (રૂ. પ્ર.) નશો ખતમ થવો. (૨) અભિમાન ઓછું થવું. **૦ કરવો** (રૂ. પ્ર.) માદક પદાર્થ પીવો. **૦ ચઢ(-ઢ)વો** (રૂ. પ્ર.) નશાની શક્તિ વધવી. (૨) મદોન્મત્ત થવું. **૦માં પડવું** (રૂ. પ્ર.) વ્યસની થવું]
**કૅફિયત** (કૅફિયત) સ્ત્રી. [અર. કય્ફિયત્] બયાન, હકીકત, વૃત્તાંતની રજૂઆત, 'સ્ટેઇટમેન્ટ.' (૨) ખુલાસો. (૩) જુબાની
**કૅફી** (કૅફી) વિ. [અર. કય્ફી] નશો કર્યો હોય તેવું. (૨) નશો કરાવનારું, માદક. (૩) (લા.) સ્વચ્છંદી, કુછંદી
**કૅફીન** ન. [અં.] કૉફીમાં રહેલું ઉત્તેજક દ્રવ્ય
**કૅબલ** પું. [અં.] સમુદ્ર તેમજ જમીનની અંદર રાખવામાં આવતું સમાચાર-વાહક તારનું દોરડું. (૨) જમીનની અંદરનું વીજળીના તારનું દોરડું. (૩) કૅબલથી મળતો સંદેશો, 'કૅબલ-ગ્રામ'
**કૅબલ-ગ્રામ** પું. [અં.] કૅબલથી મળતો સંદેશો, કૅબલ
**કૅબિન** સ્ત્રી. [અં.] કાર્યાલય વગેરેમાં કાર્યકરોને અલગ અલગ બેસવા માટેની ખોલી. (૨) એવી નાની નાની દુકાન. (૩) વહાણ આગબોટ વગેરેમાં અમલદારો તેમજ ઉતારુઓને રહેવાની ખોલી. (વહાણ.)
**કૅબિનેટ** સ્ત્રી. [અં.] લાકડાની બનાવેલી પેટી જેવી વસ્તુ, મોટું ખાનું. (૨) મંત્રી-મંડળની ચર્ચા વિચારણા માટેનો ઓરડો. (૩) મંત્રી-મંડળ, પ્રધાન-મંડળ
**કેમ** (કેઃમ) ક્રિ. વિ. [સં. कथमेव > અપ. केम] કેવી રીતે? (૨) શા માટે? (૩) શું! [કે, સબબ કે
**કેમકે, -જે** (કેઃમ-) ઉભ. [+ જુઓ 'કે³'-'જે'.(यद्)] કારણ
**કેમણું, -નું** (કેઃમ-) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'એમણું.'] કઈ બાજુ, કઈ તરફ? [ખમીસ માટેનું), એવું ઝીણું એક કાપડ
**કૅમરિક** ન. [અં. કૅમ્બ્રિક્] એ નામનું એક કાપડ (મુખ્યત્વે
**કેમ રે** (કેઃમ-) કે. પ્ર. [જુઓ 'કેમ'- + 'રે'] અરે શા માટે! અલ્યા કેમ!
**કે-માં** (કેઃ-માં) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કે¹' + ગુ. 'માં' સા. વિ.ના અર્થનો અનુગ] શામાં, કયા પદાર્થમાં–કયા માણસમાં (વગેરે)?
**કૅમિકલ** વિ. [અં.] રાસાયણિક. (૨) ન. રાસાયણિક દ્રવ્ય
**કૅમિકલ-વર્ક્સ** ન. [અં.] રાસાયણિક પદ્ધતિએ રસાયણ-રંગ-ઔષધ વગેરે બનાવનારું કારખાનું
**કૅમિસ્ટ** વિ. [અં.] રસાયણશાસ્ત્રનું જ્ઞાન ધરાવનારું રસાયણ-શાસ્ત્રી. (૨) રસાયણ બનાવનાર વ્યક્તિ. (૩) રાસાયણિક દવા વગેરે વેચનાર વેપારી
**કૅમિસ્ટ્રી** સ્ત્રી. [અં.] રસાયણ-શાસ્ત્ર
**કેમે, ૦ય** (કેઃમેય) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કેમ' + 'એ⁴' + 'ય.'] કેમે કરીને, કોઈ અને કોઈ ઉપાયથી, કોઈ પણ રીતે
**કૅમેરા** પું. [અં.] છબી પાડવાનું યંત્ર. (૨) આડચ, પડદો, એકાંત
**કૅમેરા-મૅન** પું. [સં.] કૅમેરાથી છબી પાડનારો, ફોટોગ્રાફર
**કૅમ્પ** પું. [અં.] લશ્કરી છાવણી, શિબિર. (૨) મુકામ. (૩) લશ્કરી છાવણીનો પૂર્વકાલમાં મુકામ થયો હોય તેવો લત્તો કે વસાહત
**કૅમ્બ્રિક** ન. [અં.] જુઓ 'કૅમરિક.'
**કેયૂર** પું. [સં.] બાજુબંધ, 'આર્મલેટ'
**કેર** (કેઃર) પું. [અર. क़ह्र्] જબરદસ્તી, જુલમ, અત્યાચાર, ગજબ, મહાનાશ. [**૦ વર્તવો** (રૂ. પ્ર.) ભારે જુલમ થવો]
**કેર-કચરો** પું. [નિરર્થક + જુઓ 'કચરો.'] કચરો-પૂંજો
**કેરકડિયું** ન. એક જાતનું ઘરેણું ['કેરખી.'
**કેરખડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કેરખી' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ
**કેર-ખર, -રો** પું. [નિરર્થક + જુઓ 'ખર.'] મોટા લિંગવાળો પુરુષ
**કેરખી** સ્ત્રી. સોનાની ગોળ ટીપકીઓની હાર કે સેર. (૨) કાંગરી
**કેરડાં** (કેરડાં) ન., બ. વ. [જુઓ 'કેરડું'– બ. વ.] કેરડાંનાં ફળ, કેરાં [પ્રથમ ફાલ્યા વગરનું પાંકડું ઢોર
**કેરડિયું** ન. [જુઓ 'કેરડી²' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.)
**કેરડી¹** (કેરડી) સ્ત્રી. [જુઓ 'કેરડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] જુઓ 'કેરડો.'
**કેરડી²** સ્ત્રી. નાની વાછરડી. (૨) ચાબુક. (૩) સપાટો, ઝપાટો
**કેરડું** (કેરડું) ન. [જુઓ 'કેરડો.'] કેરડાનું ફળ, કેરું
**કેરડો** (કેરડો) પું. [સં. करीर > પ્રા. कयर, केर- + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] પાંદડાં વિનાની કાંટાવાળી એક વનસ્પતિ (કે જેનાં નાનાં બોર જેવાં ફળનાં બોળો પ્રકારનાં અથાણાં થાય છે.)
**કેરબો** (કેરબો) પું. [હિં.] એક પ્રકારનું નૃત્ય. (૨) એક પ્રકારનો તાલ, કેરવો. (સંજ્ઞા.) (૩) દિલરૂબા પ્રકારનું એક વાદ્ય
**કૅરમ** ન. [અં.] એ નામની એક અંગ્રેજી રમત (લાકડાના ગોળ પાંચીકાઓથી પાટિયા ઉપર ખેલાતી)
**કૅરમ-બોર્ડ** ન. [અં.] કૅરમની રમત રમવાનું ચાર ખૂણે ચાર ખાંચાવાળું અને કાંસવાળું ચોરસ પાટિયું
**કેરલ(-ળ)** પું. [સં.] દક્ષિણ ભારતનો પશ્ચિમ સમુદ્ર-તટ ઉપરનો પ્રદેશ, કેરાળા, મલબાર. (સંજ્ઞા.)
**કેરવડી** સ્ત્રી. એક જાતની માછલી
**કેરવો** પું. કેરબો તાલ
**કેરળ** જુઓ 'કેરલ.'
**કેરાતી** સ્ત્રી. એ નામનો એક નાનો છોડ, પોપટી
**કેરાર** (-રય) સ્ત્રી. ઘોડીની એ નામની એક જાત
**કેરાળા** જુઓ 'કેરલ.'
**કેરાં** જુઓ 'કેરડાં.' [**૦બોરાં** (રૂ. પ્ર.) માલ કે બિસાત વિનાનું, લેખામાં ન લેવા જેવું, હાલી-મુવાલી]
**કૅરિયર** ન. [અં.] ભાર લઈ જનારું વાહન, ભાર-ખટારો, ટ્રક. (૨) સાઇકલ વગેરે પાછળ લગાડાતું વસ્તુ મૂકવાનું સાધન. (૩) પું. ભાર ઉપાડનારો મજૂર. (૪) સ્ત્રી. કારકિર્દી, વ્યવસાય

**કેરિયાળી** (કેરિ-) સ્ત્રી. [જુઓ 'કેરી' + ગુ. 'ઇયું' + 'આળું' ત. પ્ર.] આંખમાં ડોળામાં ધોળું કે પીળાશ પડતું નાનું કૂંડાળું હોય તેવી કેરીના ચિહ્નવાળી ભેંસ

**કેરી** (કેરી) સ્ત્રી. [જુઓ 'કેરડો' પ્રા. कयर, केर કેરડાના ફળ માટે છે-પછી અર્થવિકાસ મરા. 'કૈરી'-કાચી કેરી.] આંબાનું ફળ, આંબું. (૨) કપાસનું જીંડવું. (૩) આંખમાંનું કાળી યા ધોળી ઝાંયનું કીકી ફરતું આવેલું કૂંડાળું. [૦ હિંડોળે ચડ(-ઢ)વી (રૂ. પ્ર.) બેલછા લાગવી. (૨) કામાસક્ત થવું]

**કેરી-ખોડ** (કેરી-) પું. [જુઓ 'કેરી' + 'ખોડ.'] એક આંખ સારી અને બીજીમાંથી પાણી ચાલ્યાં જાય તેવો ઘોડો

**કેરી-ગાળો** (કેરી-) પું. [જુઓ 'કેરી' + 'ગાળો' (સં. काल-क- > શૌ. પ્રા. गालअ-).] આંબામાં કેરી પાકવાનો વૈશાખ-જેઠ -આષાઢ માસનો સમય, પાકી કેરીની મોસમ, આંબા-ગાળો

**કેરી-ટાણું** (કેરી-) ન.[જુઓ'કેરી'+ટાણું.'] જુઓ 'કેરી-ગાળો.'

**કેરું¹** (કેરું) ન. [સં. करीर પ્રા. कयर, केर] કેરડાનું ફળ, કેરડું

**કેરું²** વિ. [સં. कार्य- દ્વારા અપ. केर- 'સંબંધી વસ્તુ'] (જૂ. ગુ.માં 'નું' 'તણું' 'કેરું' પદ્યમાં છ. વિ. નો અર્થ બતાવનારા; આજે 'તણું' કેરું' માત્ર પદ્યમાં)

**કેરૂલ** ન. એ નામનું એક પક્ષી

**કેરેઇજ** જુઓ 'કેરેજ.'

**કેરેક્ટર** સ્ત્રી. [અં.] ચાલ-ચલગત, વર્તણૂક, શીલ, આચાર. (૨) નાટય-નવલકથા-નવલિકા વગેરેનું તે તે પાત્ર. (નાટય.)

**કેરે(૦ઇ)જ** ન. [અં.] વાહન (ગાડું, રેંકડો, મોટર-ટ્રક, રેલવે-વેગન વગેરે)

**કેરેટ** પું. [અં.] સોનાના કસ કે શુદ્ધિનો આંક (૨૪ કેરેટે શુદ્ધ ગણાય છે.) [લગતું કે કેરેટનું

**કેરેટિયું** વિ. [જુઓ 'કેરેટ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કેરેટને

**કેરેમલ** ન. [અં.] દૂધ અને સાકરનું મિશ્રણ

**કેરોલીન** સ્ત્રી. એક જાતની ચિનાઈ માટી

**કેરોસીન** ન. [અં.] ઘાસલેટ તેલ, ગ્યાસ-તેલ

**કેલ** પું. ચૂનાનો કેળવીને કરેલો ચીકણો ગારો, કોલ

**કેલ-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [ + ફા. 'બન્દ'] ચૂનાની ચણતરવાળું

**કેલ(-લો)રી** સ્ત્રી. [અં. 'કેલોરી'] ખોરાકથી શરીરમાં મળતી ગરમી માપવાનો એકમ, ઉષ્માંક

**કેલ(-લો)રી-મીટર** ન. [અં.] કેલરી માપનારું યંત્ર

**કેલાઈ** પું. નવસારી પ્રાંતનાં જંગલોમાં ઊગતું એ નામનું એક ઝાડ અને એનો ગુંદર

**કેલાસ** પું. [સં.] પાસો, સ્ફટિક, 'ક્રિસ્ટલ'

**કેલાસીય** વિ. [સં.] પાસાદાર

**કેલિ(-લી)** સ્ત્રી. [સં.] ક્રીડા, રમત. (૨) મૈથુન, સંભોગ, રતિક્રીડા

**કેલિ(-લી)-કલહ** પું. [સં.] રતિક્રીડામાં થતો નાયક-નાયિકા વચ્ચેનો ઝઘડો

**કેલિ(-લી)-કલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કેલિ.'

**કેલિકો** પું. [અં.] (પૂર્વે મલબારના કાલિકટ બંદરેથી ભારતનું એક સુંદર સફેદ મુલાયમ કાપડ પરદેશ જતું એ ઉપરથી) એક જાતનું મુલાયમ સફેદ કાપડ

**કેલિ(-લી)-ગૃહ** ન. [સં., પું., ન.] રતિક્રીડા કરવાનું સ્થાન

**કેલિગ્રાફિસ્ટ** વિ. [અં.] લિપિવિદ્યા-નિષ્ણાત, (૨) લિપિ-આલેખક

**કેલિપર** પું. [અં.] ગોળ પદાર્થનો વ્યાસ માપવાનું એક સાધન

**કેલિયો** પું. [સં. केलि + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] રતિક્રીડા કરનાર પુરુષ

**કેલી** જુઓ 'કેલિ.'

**કેલી-કલહ** જુઓ 'કેલિ-કલહ.'

**કેલી-કલા(-ળા)** જુઓ 'કેલિ-કલા.'

**કેલી-ક્રીડા** જુઓ 'કેલિ-ક્રીડા.'

**કેલી-ગૃહ** જુઓ 'કેલિ-ગૃહ.'

**કેલીડોસ્કોપ** ન. [અં.] પ્રતિબિંબ પાડવાના નિયમ પ્રમાણે થતી અવનવી સુંદર આકૃતિઓ જોવાનું યંત્ર-સાધન

**કેલેમરા** સ્ત્રી. એ નામની એક માછલી

**કૅલેન્ડર, કેલેંડર** (કૅલેણ્ડર) ન. [અં.] પંચાંગ. (૨) તારીખિયું. (૩) કાપડ અથવા કાગળને કાંજી પાયા પછી ઘૂંટીને સફાઈ લાવવાની ક્રિયા. (૪) એ સફાઈ લાવવાનું યંત્ર. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) સફાઈ લાવવી] [લાવવાનું યંત્ર

**કેલેન્ડર-મશીન** (કેલેણ્ડર-) ન. [અં.] મિલમાં કાપડને સફાઈ

**કેલોમેલ** ન. [અં.] જુલાબ માટેનું એક રાસાયણિક ઔષધ

**કેલોરી** જુઓ 'કેલરી.'

**કેલોરી-મીટર** ન. [અં.] જુઓ 'કેલરી-મીટર.'

**કેલ્શિયમ** ન. [અં.] શરીરમાં અસ્તિત્વ ધરાવતું ચૂનાનું તત્ત્વ. (૨) ચૂનો [દાળ, ત્રેવટી

**કેવકી(-ટી)** સ્ત્રી. જુદી જુદી જાતના કઠોળની ભેગી કરેલી

**કેવટ, ૦ક, -ટિયો** પું. [સં. कैवर्त > પ્રા. केवट्ट., + ગુ. 'ક.' ત. પ્ર. અને ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] વહાણ ચલાવવાનો ધંધો કરનાર માણસ. (૨) માછીમાર

**કેવટી** જુઓ 'કેવકી.'

**કેવડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કેવડો' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] કેવડાના ઘડિયા કે ડાંડીમાંથી નીકળેલું મૂળાળું

**કેવડા-જાળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કેવડો'+'જાળી.'] લોઢાની પાટીનાં કે સળિયાનાં ગૂંછળાં વેલ વગેરે ગોઠવીને બનાવેલી બારી

**કેવડા-ત્રીજ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કેવડો' + 'ત્રીજ.'] ભાદરવા સુદિ ત્રીજની તિથિ (એ દિવસે મંદિરમાં ઠાકોરજીને કેવડો ધરવામાં આવે છે તેથી.) (સંજ્ઞા.)

**કેવડાનું પાન** [જુઓ 'કેવડો' + ગુ. 'નું' છ. વિ. નો અનુગ + 'પાન.'] (લા.) ન. એક રમત

**કેવડા-પામ** પું. [જુઓ 'કેવડો' + અં.] તાડની જાતનો રંગબેરંગી પાતરાંવાળો એક સુગંધી ફૂલોવાળો છોડ

**કેવડાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'કેવડો' દ્વારા.] (લા.) રોગ આવવાથી શેરડીનું પીળું પડી જવું

**કેવડિયું** વિ. [જુઓ 'કેવડો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કેવડાની સુગંધીવાળું [અર્થ, પદ્યમાં)

**કેવડિયો** પું. [જુઓ 'કેવડિયું.'] કેવડો (-માત્ર ફૂલ પૂરતો

**કેવડિયો-કાથો** પું. [જુઓ 'કેવડિયું' + 'કાથો.'] કેવડા જેવી સુગંધવાળો શુદ્ધ કાથો (પાનમાં ખાવાનો)

**કેવડી¹** સ્ત્રી. [જુઓ 'કેવડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કેવડાનું પાન

**કેવડી²** સ્ત્રી. રંગ-પોલિશ કરવાનું એક સાધન

**કેવડી-મોથ** સ્ત્રી. [સં. कैवर्तिक- પ્રા. केवट्टिअ- + જુઓ 'મોથ.'] મોથ નામની વનસ્પતિની એક જાત

**કેવડું** (કેઃવડું) સર્વ., વિ. [સં. कियत् દ્વારા. અપ. केवड-] લંબાઈ પહોળાઈ ઊંચાઈ અને ઊંડાઈ કેટલી એ જાણવા વપરાતું સર્વનામ—કેટલું લાંબું–પહોળું–ઊંચું–ઊંડું?

**કેવડું-ક** વિ. [+ ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] અંદાજે આશરે કેવડું!

**કેવડું-ય** વિ. [+ જુઓ 'ય.'] અનિશ્ચિત છતાં ઠીક ઠીક પ્રમાણમાં લાંબું–પહોળું–ઊંચું–ઊંડું (પ્રશ્ન નથી.)

**કેવડેલ** ન. [જુઓ 'કેવડો' + સં. तैलक > પ્રા- °एल्ल., સર૦ 'ફુલેલ.'] કેવડાની સુગંધીવાળું તેલ

**કેવડો** પું. [સં. केतक દ્વારા] [સુગંધીદાર કેતકીનો છોડ અને એનો પોટો. (૨) (લા.) અંગરખામાં ખભા પછવાડે મજબૂતી માટે કેડિયામાં સીવવામાં આવતું કેરીના ઘાટનું કપડું. (૩) જોડામાં કરાતી એવી નકશી. (૪) ગોળ તૈયાર કરવાની લોઢાની કડાઈનો તળિયા માટેનો પડો કે સાંધો

**કેવરી** એક જાતનું પક્ષી

**કેવલ-(ળ)** વિ. [સં.] એકમાત્ર, અનન્ય, 'એબ્સ્ટ્રેક્ટ'. (૨) નિર્ભેળ, શુદ્ધ, 'પ્યોર.' (૩) ક્રિ. વિ. ફક્ત, માત્ર. (૪) સાવ, છેક, તદ્દન

**કેવલ-જ્ઞાન** ન. [સં.] ભ્રાંતિશૂન્ય વિશુદ્ધ સંપૂર્ણ અને સર્વશ્રેષ્ઠ જ્ઞાન [પહોંચેલું, કેવળી. (જૈન.)

**કેવલજ્ઞાની** વિ. [સં., પું.] તીર્થંકર કોટિની જ્ઞાનકક્ષાએ

**કેવલ-વ્યતિરેકી** વિ. [સં., પું.] માત્ર વ્યતિરેકની વ્યાપ્તિવાળું (અનુમાન, લિંગ વગેરે). (તર્ક)

**કેવલાત્મા** પું. [સં. केवल + आत्मा] દ્વંદ્વોથી રહિત નિર્ગુણ નિરાકાર એક માત્ર બ્રહ્મતત્ત્વ. (વેદાંત.)

**કેવલાદ્વૈત** ન. [સં. केवल + अद्वैत] બ્રહ્મનું માયામાં પડેલું પ્રતિબિંબ તે જગત અને અવિદ્યામાં પડેલું પ્રતિબિંબ તે જીવભાવ— આ બંને સર્વથા મિથ્યા છે અને જીવ તો બ્રહ્મ છે તથા માત્ર કાંઈ પણ હોય તો એ કેવળ નિરંજન નિરાકાર બ્રહ્મ જ છે એવો વેદાંત–સિદ્ધાંત, માયાવાદ, 'એબ્સોલ્યૂટ મોનિઝમ' (શાંકર વેદાંત.)

**કેવલાદ્વૈત-વાદ** પું. [સં.] જુઓ 'કેવલાદ્વૈત.'

**કેવલાદ્વૈતવાદી, કેવલાદ્વૈતી** વિ. [સં., પું.] કેવલાદ્વૈત-વાદમાં માનનારું [લિંગ વગેરે). (તર્ક.)

**કેવલાન્વયી** વિ. [સં.] માત્ર અન્વયની વ્યાપ્તિવાળું (અનુમાન,

**કેવલી(-ળી)** વિ., [સં., પું.] કૈવલ્ય-જ્ઞાન ધરાવનાર, પરમજ્ઞાની. (૨) મુક્તિનો અધિકારી પરમહંસ જીવ. (૩) પું. તીર્થંકર. (જૈન.)

**કેવળ** જુઓ 'કેવલ.'

**કેવળપ્રયોગી** વિ. [સં., પું.] વાક્યમાંના અન્વયથી અલગ રહેનારું (પદ) ('અરે, રે, અહો' વગેરે પદો). (વ્યા.)

**કેવળી** જુઓ 'કેવલી.' [અર્થનો અનુગ] શાનું!

**કેવાનું** (કેઃવાનું) વિ. [જુઓ 'કેવું' + ગુ. 'નું' છ. વિ. ના

**કેવામ** પું. ચાસણીનો તાર [થર. (સ્થાપત્ય.)

**કેવાર** પું. શિખરબંધ મંદિરોમાં કાંકણીના થરની ઉપરનો

**કે-વારનું** વિ. [જુઓ 'કે-વારે' + ગુ. 'નું' છ. ના અર્થનો અનુગ] ક્યારનું, કેટલોય સમય પસાર થયા પછીનું

**કે-વારે** ક્રિ. વિ. [(સુ.) 'કયે વારે'નું લાઘવ] ક્યારે!

**કેવાળ** પું. કુંભીના ગળા આગળની રચના. (સ્થાપત્ય.) (૨) મકાનની મેડીનો રવેશ. (સ્થાપત્ય.) (૩) પેટીની ઉપરનો ભાગ (જેમાં કણી ટેક ટેકરું પાટી તથા ઘીસિયાનું યાને પડોચણ એટલા ભાગ આવે છે

**કેવાંચ** (-ચ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**કે-વિધ** (-ધ્ય) ક્રિ. વિ. ['કયે વિધિએ'નું લાઘવ] કઈ રીતે, કયે પ્રકારે!

**કેવુક** ન. [સં., પું.] એ નામની એક વનસ્પતિ

**કેવું** (કેઃવું) સર્વ., વિ. [સર૦ 'એવું.' પ્રા. केव- 'સાદૃશ્ય'ને અર્થે જૂ. ગુ. 'કેહેવઉં'.] કોના જેવું! (૨) કયા પ્રકારનું કે રીતનું!

**કેવું-ક** (કેઃવુંક) વિ. [+ ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કયા પ્રકારનું કે રીતનું?

**કેવું-ય** (કેઃવુંય) વિ. [+ જુઓ 'ય.'] અજ્ઞાત અને અનિશ્ચિત રીતે કેવાય પ્રકારનું કે કેવીય રીતનું (પ્રશ્નાર્થ નથી.)

**કેશ**[1] પું. [સં.] વાળ, બાલ, મોવાળો. [**૦ ઉતરાવવા, ૦ કઢાવવા** (રૂ.પ્ર.) માથું બોડાવવું. **૦ કાપી લેવા** (રૂ.પ્ર.) છેતરી લેવું. (૨) નુકસાન કરવું. **૦ રાખવા** (રૂ. પ્ર.) વાળ વધારવા]

**કેશ**[2] સ્ત્રી. [અં.] રોકડ રકમ. (૨) સિલિક, 'બેલેન્સ' [૦ કરવા (રૂ.પ્ર.) માલ વસ્તુ વેચી કે ચેક હુંડી વટાવી રોકડા પૈસા મેળવવા] [વતું

**કેશ-કર્તન** ન. [સં.] મોવાળા કાપવા એ, ક્ષૌર, હજામત,

**કેશકર્તનાલય** ન. [+ સં. आ-लय] હજામત કરવાની દુકાન, 'હેર-કટિંગ સલૂન' [વેણી

**કેશ-કલાપ** પું. [સં.] વાળનો સમૂહ–અંબોડો. (૨) ચોટલો,

**કેશ-નલિકા, કેશ-નલી(-ળી)** સ્ત્રી. [સં.] પ્રાણીઓનાં શરીરોમાં શિરાઓને અને નાડીઓને જોડનારી વાળના જેવી સૂક્ષ્મ નળી, 'કેપિલરી'

**કેશ-પાશ** પું. [સં.] અંબોડો. (૨) ચોટલો, વેણી

**કેશ-પ્રસાધન** ન. [સં.] વાળ ઓળી ઠીકઠાક કરવાની ક્રિયા

**કેશ-બુક** સ્ત્રી. [અં.] રોકડેથી આપલેની નોંધ, રોકડ-મેળ

**કેશ-બેગ** સ્ત્રી. [અં.] રોકડ પૈસા નોટો વગેરેની થેલી કે કોથળી. (૨) એવી પેટી, 'કેશ-બૉક્સ'

**કેશ-બૉક્સ** સ્ત્રી. [અં.] રોકડા પૈસા અને નોટો રાખવાની પેટી, 'કેશ-બેગ'

**કેશ-ભૂષા** સ્ત્રી. [સં.] માથાના વાળને શણગારવાની ક્રિયા

**કેશ-મેમો** પું. [અં.] રોકડેથી માલ-ખરીદીનું ચૂકતેનું બિલ

**કેશ(-સ)ર** ન. [સં., પું., ન.] એ નામનો એક છોડ. (૨) એ છોડનાં ફૂલોનો સુગંધિદાર પરાગ (રેસા કે તંતુના રૂપનો). (૩) હરકોઈ ફૂલનો એવો તાંતણા-રૂપ પરાગ. (૪) (લા.) પું. ઊંચી જાતના એક આંબાનું ઝાડ, સાલેભાઈની આંબરી

**કેશ(-સ)ર કેરી** સ્ત્રી. [સં. केश(-स)र + જુઓ 'કેરી.'] એક જાતના આંબાની ચીરિયાંની કેરી, સાલેભાઈની આંબરી (જૂના જૂનાગઢ રાજ્યના ભૂતપૂર્વ દીવાન સાલે હિંદીએ ઉત્તર પ્રદેશમાંથી કલમો લાવી વિકસાવેલ)

**કેશ-રચના** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કેશ-પ્રસાધન.'
**કેશ(-સ)ર-છાંટણું** ન. [સં. केश(-स)र + જુઓ 'છાંટણું.'] કેસરનું પાણી છાંટવાની ક્રિયા (મુખ્યત્વે રાજપૂતોમાં લગ્ન સમયે) [કેસરથી રંગાયેલું
**કેશ(-સ)ર-ભીનું** વિ. [સં. केश(-स)र + જુઓ 'ભીનું.']
**કેશ-રંધ્ર** (-રન્ધ્ર) ન. [સં., પું., ન.] શરીરમાંના વાળોનું તે તે છિદ્ર
**કેશ(-સ)ર-વરણું**, **કેશ(-સ)ર-વર્ણું** વિ. [સં. केश(स-)र -वर्ण (> વરણ. અર્વા. તદ્ભવ) + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] કેસરિયા રંગનું
**કેશરાજ** પું. [સં.] ભાંગરાનું ઝાડ [ઘોડી
**કેશ(-સ)રિણી** સ્ત્રી. [સં.] સિંહણ. (૨) (લા.) એક જાતની
**કેશ(-સ)રિયા** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'કેશ-(-સ)રિયું.'] સૌરાષ્ટ્રના ઘોડાની એક જાત. (૨) વિ. કેસર નાંખેલું (જેમકે 'દૂધ' વ.)
**કેશ(-સ)રિયાજી** પું., બ.વ. [જુઓ 'કેશ(-સ)રિયું' + 'જી' માનાર્થે.] (શરીરે કેસર લગાવવામાં આવતું હોઈ મેવાડમાં) ઋષભદેવજી (મંદિર-દેરાસરમાંના દેવ), વિષ્ણુના ૨૪ અવતારોમાંના એક અને એ જ જૈનોના આદિનાથ. (સંજ્ઞા.)
**કેશ(-સ)રિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'કેશ(-સ)રિયું.'] કેસરી રંગની વેશભૂષા. [૦ **કરવાં** (રૂ. પ્ર.) એવાં વસ્ત્રો પહેરી અંતિમ યુદ્ધને માટે ઝંપલાવવું. (૨) છેલ્લી મહેનત કરી છૂટવું] [કેસરવાળું, કેસરી રંગનું
**કેશ(-સ)રિયું** વિ. [સં. केश(स)र + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.]
**કેશ(-સ)રિયો** પું. [જુઓ 'કેશરિયું.'] આંબાની એક જાત, કેસર કેરીનો આંબો, સાલેભાઈની આંબરી. (૨) (લા.) એક જાતનો ઘોડો
**કેશ(-સ)રી** વિ. [સં., પું.] કેસર નાખ્યું હોય તેવું. (૨) કેસરી રંગનું. (૩) પું. સિંહ
**કેશ-લુંચન** (-લુઞ્ચન) ન. [સં.], **કેશ-લોચ**, **-ચન** ન. [સં. केश-लुञ्चन] માથા-દાઢી-મૂછના વાળ ખેંચી કાઢવાની ક્રિયા. (જૈન.)
**કેશવ** વિ. [સં.] સુંદર કેશવાળું. (૨) પું. વિષ્ણુનું એક નામ (સંજ્ઞા.) (૩) શ્રીકૃષ્ણનું એક નામ. (સંજ્ઞા.)
**કેશ-વપન** ન. [સં.] ક્ષૌર, હજામત, વત્તું
**કેશ-વર્ધક, -ન**[૧] વિ. [સં.] માથાના વાળ વધારવામાં ઉપયોગી
**કેશ-વર્ધન**[૨] ન. [સં.] માથાના વાળની વૃદ્ધિ, કેશ-વૃદ્ધિ
**કેશ-વાહિની** સ્ત્રી. [સં.] વાળ જેવી પાતળી રક્તવાહિની
**કેશ(-સ)વાળી** સ્ત્રી. [સં. केश દ્વારા] ઘોડાની ગરદન ઉપરના વાળ. (૨) સિંહની ગરદન ઉપરના વાળ, યાળ
**કેશ-વિચ્છેદ** પું. [સં.] (લા.) નજીવો ભેદ બતાવવો એ, 'હેર-સ્પ્લિટિંગ' (દ. બા.)
**કેશ-વિધાન** ન. [સં.] જુઓ 'કેશ-પ્રસાધન.'
**કેશ-વૃદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કેશ-વર્ધન.[૨]'
**કેશ-વિભાગ** પું. [અં. + સં.] બૅંક વગેરેમાં રોકડી રકમોનો ફેર-બદલો થતો હોય એ વિભાગ.
**કેશ-સર્ટિફિકેટ** ન. [અં.] લોન માટે કાઢવામાં આવતું સરકારી વૌચર, મુદતબંધી હૂંડી (વ્યાજ સાથે ચૂકવાતી)
**કેશ-સંમાર્જન** (-સમ્માર્જન) ન., **કેશ-સંસ્કાર** (-સંસ્કાર) પું. [સં.] જુઓ 'કેશ-પ્રસાધન.'
**કેશાકર્ષણ** ન. [સં. केश + आ-कर्षण] કેશવાહિનીમાંના પ્રવાહી પદાર્થનું ખેંચાણ
**કેશાગ્ર** ન. [સં. केश + अग्र] વાળનું ટોચકું
**કેશિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] લાંબા સુંદર વાળવાળી (સ્ત્રી)
**કેશિયર** પું. [અં.] બૅંકમાં રોકડ રકમની લેવડ-દેવડ કરનાર માણસ. (૨) વેપારી પેઢીઓ કારખાનાં વગેરેમાં રોકડનો હિસાબ રાખનાર-ચૂકવનાર-લેનાર ગુમાસ્તો
**કેશીય** વિ. [સં.] વાળને લગતું. (૨) વાળના જેવું, 'કૅપિલરી' (પો. ગો.)
**કેશુ(-સુ), -શૂ(-સૂ)** ન. [જુઓ 'કેસૂડું.'] જુઓ 'કેસૂડું.'
**કે(ઽઇ)સ** (કેઇસ) પું. [અં.] કિસ્સો, દાખલો. (૨) દવાખાના વગેરેમાં રખાતો માંદગીનો દાખલો. (૩) મુકદ્દમો, ખટલો. (૪) બીબાં રાખવાનું છાપખાનાનું સાધન-ખાનાંવાળું. (૫) ન. ઘરું, ખાનું. [૦ **કઢાવવો** (રૂ. પ્ર.) દવાખાનામાં માંદાની નોંધણીનો પત્ર કઢાવવો-જેમાં ડૉક્ટર-વૈદ્ય દવાની યાદી લખી આપે છે. ૦ **કઢાવી ના(-નાં)ખવો** (રૂ. પ્ર.) અદાલતમાં મુકદ્દમો રદ કરાવવો. ૦ **કરવો** (રૂ. પ્ર.) અદાલતમાં દાવો માંડવો. ૦ **કાઢવો** (રૂ. પ્ર.) દવાખાનામાં માંદાની નોંધણીનો પત્ર તૈયાર કરવો. ૦ **ચલાવવો** (રૂ. પ્ર.) અદાલતમાં મુકદ્દમો હાથ પર લેવો]
**કેસર** જુઓ 'કેશર.'
**કેસર કેરી** જુઓ 'કેશર કેરી.'
**કેસર-છાંટણું** જુઓ 'કેશર-છાટણું.'
**કેસર-પચ્ચુ** વિ. સહેજમાં વચકાઈ-રિસાઈ-જાય તેવું
**કેસર-ભીનું** જુઓ 'કેશર-ભીનું.'
**કેસર-વરણું**, **કેસર-વર્ણું** જુઓ 'કેશર-વરણું.'
**કેસરિણી** જુઓ 'કેશરિણી.'
**કેસરિયા** જુઓ 'કેશરિયા.'
**કેસરિયાજી** જુઓ 'કેશરિયાજી.'
**કેસરિયાં** જુઓ 'કેશરિયાં.'
**કેસરિયું** જુઓ 'કેશરિયું.'
**કેસરિયો** જુઓ 'કેશરિયો.'
**કેસરી** જુઓ 'કેશરી.'
**કેસવાળી** જુઓ 'કેશવાળી.' [લાકડાનું ઢાંકણ
**કેસિંગું** ન. [અં. 'કેઇસિફ્ગ્' + 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]
**કેસીન** ન. [અં.] દૂધમાં રહેતો એક પદાર્થ
**કેસુ(-સૂ)** જુઓ 'કેશુ.'
**કેસુવાઈ** ન., બ. વ. [જુઓ 'કેસૂડું.'] કેસૂડાં (ફૂલ)
**સૂ** જુઓ 'કેશુ.'
**કેસૂડાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'કેસૂડું.'] ખાખરા (વૃક્ષ)નાં ફૂલ
**કેસૂડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કેસૂડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કેસૂડાંનું ઝાડ, ખાખરો, પલાશ-વૃક્ષ
**કેસૂડું** ન. [સં. किंशुक- > પ્રા. केसुअ + ગુ. 'ડુ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ખાખરાના વૃક્ષનું ફૂલ
**કેસૂડો** પું. [જુઓ 'કેસૂડું.'] ખાખરો, પલાશ-વૃક્ષ
**કેસૂર** પું. તળાવ-કાંઠે ઊગનારો એક સુશોભિત છોડ

**કેસ્ટર ઑઇલ** ન. [અં.] એરંડિયાનું તેલ, એરંડિયું, એરડિયું, દિવેલ

**કેળ** (કેળ્ય) સ્ત્રી. [સં. कदली > પ્રા. कयली. कइली] કેળાંનું ઝાડ, કદલી-વૃક્ષ, રંભા-વૃક્ષ

**કેળ-ડો(-દો)ડો** (કેળ્ય-) પું. [+ જુઓ 'ડો(-દો)ડો.'] કેળનો પોટો, કેળનાં ફૂલોનો ગુચ્છો (જેમાંથી કેળાંની લૂમ વિકસે છે.)

**કેળવણી** (કેળવણી) સ્ત્રી. [જુઓ 'કેળવવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] કેળવવું એ, શિક્ષણ આપવું એ, તાલીમ આપવાની ક્રિયા. (૨) ભણતર, વિદ્યા. (૩) ખિલવણી

**કેળવણી-કાર** (કેળવણી-) વિ. [+ સં. °कार] કેળવણીના સિદ્ધાંતનો જાણકાર અને અમલમાં મૂકનાર શિક્ષણશાસ્ત્રી, 'એજ્યુકેશનિસ્ટ' [શિક્ષણ-તંત્ર

**કેળવણી-ખાતું** (કેળવણી-) ન. [+ જુઓ 'ખાતું.'] સરકારી

**કેળવણી-શાસ્ત્ર** (કેળવણી-) ન. [+ સં.] શિક્ષણ-શાસ્ત્ર

**કેળવણી-શાસ્ત્રી** (કેળવણી-) વિ., પું. [+ સં., પું.] શિક્ષણ-શાસ્ત્રી, કેળવણી-કાર

**કેળવવું** (કેળવવું) સ. ક્રિ. શિક્ષણ આપવું, તાલીમ આપવી. (૨) પલોટવું. (૩) પાણી નાખી ગૂંદવું. (૪) (ચૂનાને પાનમાં) ખાવા લાયક બનાવવો. (૫) ચામડાંની દુર્ગંધ કાઢી ઉપયોગ માટે પકવવું. **કેળવાવું** (કેળવાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **કેળવાવવું** (કેળવાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**કેળ-સોપારી** (કેળ્ય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'કેળ' + 'સોપારી.'] એક જાતની સોપારી

**કેળાં-પીઠ** (કેળાં-) સ્ત્રી. [જુઓ 'કેળું' + 'પીઠ.[1]'] જ્યાં કેળાંનો વેપાર ચાલતો હોય તેવું બજાર

**કેળિયું[1]** (કેળિયું) ન. કાનનું એક જાતનું ઘરેણું. (૨) ત્રાજવાનું લૂગડાનું કે શણિયાનું પલ્લું

**કેળિયું[2]** (કેળિયું) ન. [જુઓ 'કેળવવું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કેળવેલો ચૂનો ભરવાનું કે ઊંચકી જવાનું તગારું

**કેળું** (કેળું) ન. [સં. कदलक- > પ્રા. कयलअ-, कइलअ-] કેળનું ફળ, રંભા-ફળ

**કેંકડો** (કેંકડો) પું. [રવા.] કાચબો [કરીને 'મોરના')

**કેંગરવું** (કેંગરવું) અ. ક્રિ. [રવા.] ટહુકા કરવા (ખાસ

**કેંચલ, -લી** (કેંચલ્ય,-લી) સ્ત્રી. સર્પની કાંચળી

**કેંચવો** (કેંચવો) પું. [સં. किञ्चिलुक- > પ્રા. किंचिलुअ- દ્વારા] જમીનનો એક કીડો. (૨) કૃમિ

**કેંચી** (કેંચી) સ્ત્રી. [તુર્કી.] છાપરાને ટેકવી રાખવા લાકડાની કે લોખંડના પાટાની ત્રિકોણાકાર રચના. (૨) કાતર. (૩) અરજી વગેરેના કાગળ ઉપર ચોડેલો સ્ટેમ્પ રદ કરવાનું ઓજાર

**કેંટર** (કેણ્ટર) જુઓ 'કૅન્ટર.'

**કેંટીન** (કેણ્ટીન) જુઓ 'કૅન્ટીન.'

**કેંટોન્મેંટ** (કેણ્ટોન્મેણ્ટ) જુઓ 'કૅન્ટોન્મેન્ટ.'

**કેંડલ** (કેણ્ડલ) જુઓ 'કૅન્ડલ.'

**કેંડલ-પાવર** (કેણ્ડલ-) જુઓ 'કૅન્ડલ-પાવર.'

**કેંડલ-ફિશ** (કેણ્ડલ-) જુઓ 'કૅન્ડલ-ફિશ.'

**કેંડિડે(ઇ)ટ** (કેણ્ડિડે(=ઇ)ટ) જુઓ 'કૅન્ડિડે(ઇ)ટ.'

**કેંદ્ર** (કેન્દ્ર) ન. [સં.] વર્તુલનું મધ્યબિંદુ. (૨) ગ્રહો વગેરેનું એ પ્રમાણે પોતાના પ્રથમ બિંદુથી અંતર. (ખગોળ). (૩) જન્મ વગેરેની કુંડળીમાંનું ઇષ્ટ લગ્નથી ૧ લું-૪ થું-૭ મું-૧૦ મું એ સ્થાન. (જ્યો.). (૪) વાદ કે તકરારનો મુખ્ય મુદ્દો. (૫) કામકાજ વહીવટ વગેરે માટેનું મુખ્ય સ્થાન, મથક, 'સેન્ટર,' 'સેન્ટ્રલ સ્ટેશન.' (૬) પ્રકાશનાં કિરણ જ્યાં એકઠાં મળે તે બિંદુ, 'ફૉકસ' [થતો ખૂણો. (ગ.)

**કેંદ્ર-કોણ** (કેન્દ્ર-) પું. [સં.] 'આર્ક'થી મધ્યબિંદુ આગળ

**કેંદ્ર-ગામી** (કેન્દ્ર-) વિ. [સં., પું.] મધ્યબિંદુ તરફ જનારું, 'સેન્ટ્રિપેટલ' (ના. દ.) [કેંદ્ર-ભ્રષ્ટ, ઉત્કેંદ્રીય

**કેંદ્ર-ચ્યુત** (કેન્દ્ર) વિ. [સં.] મધ્યબિંદુમાંથી ખસી ગયેલું,

**કેંદ્ર-ચ્યુતિ** (કેન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] મધ્યબિંદુમાંથી ખસી જવાની ક્રિયા

**કેંદ્ર-તલ** (કેન્દ્ર-) ન. [સં.] પ્રકાશનાં કે ગરમીનાં કિરણ એકઠાં થઈ જ્યાં પડે તે ક્ષેત્ર, 'ફોકલ પ્લેઇન'

**કેંદ્ર-ત્યાગી** (કેન્દ્ર-) વિ. [સં., પું.] મધ્યબિંદુથી ખસી જનાર, 'સેન્ટ્રિફ્યુગલ' ['સ્ટેશન-ડિરેક્ટર'

**કેંદ્ર-નિયામક,** (કેન્દ્ર-) વિ. [સં.] કેંદ્રનું સંચાલન કરનાર,

**કેંદ્ર-પુરસ્કૃત** (કેન્દ્ર-) વિ. [સં.] કેંદ્રમાંથી આગળ ચલાવેલું, 'સેન્ટ્રલી સ્પૉન્સર્ડ' ['ફોકસ'

**કેંદ્ર-બિંદુ** (કેન્દ્ર-) પું. [સં. પું.] વર્તુળ વગેરેનું મધ્યબિંદુ.

**કેંદ્ર-ભવન** (કેન્દ્ર-) ન., **કેંદ્ર-ભાવ** (કેન્દ્ર-) પું. [સં.] કુંડળીમાંહેનું જન્મલગ્નથી ૧ લું-૪ થું-૭ મું-૧૦ મું સ્થાન. (જ્યો.)

**કેંદ્ર-ભૂત** (કેન્દ્ર-) વિ. [સં.] મધ્યબિંદુમાં રહેલું

**કેંદ્ર-ભ્રષ્ટ** (કેન્દ્ર-) વિ. [સં.] જુઓ 'કેંદ્ર-ચ્યુત.'

**કેંદ્ર-રાશિ** (કેન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં., પું.] મેષ કર્ક તુલા અને મકર રાશિઓમાંની તે તે રાશિ. (જ્યો.)

**કેંદ્ર-રેખા** (કેન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] બે અથવા વધારે વર્તુલો કે પદાર્થોનાં મધ્યબિંદુઓને જોડનારી સીધી લીટી [રહેલું

**કેંદ્રવર્તી** (કેન્દ્ર-) વિ. [સં.] મધ્યબિંદુઓમાં રહેલું, કેંદ્રમાં

**કેંદ્ર-વિભાગ** (કેન્દ્ર-) પું. [સં.] કેંદ્રના કાર્યની ભિન્ન ભિન્ન સ્થાનમાં વહેંચણી, 'ડિસેન્ટ્રલિઝેશન' (બ. ક. ઠા.)

**કેંદ્ર-વિષય** (કેન્દ્ર-) પું. [સં.] મુખ્ય વિષય, મુખ્ય બાબત

**કેંદ્ર-સ્ખલિત** (કેન્દ્ર-) વિ. [સં.] જુઓ 'કેંદ્ર-ચ્યુત.'

**કેંદ્ર-સ્થ** (કેન્દ્ર-) વિ. [સં.] મધ્યબિંદુમાં કે મધ્યસ્થાનમાં રહેલું

**કેંદ્રસ્થ-તા** (કેન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] કેંદ્ર-સ્થાનમાં રહેવાપણું

**કેંદ્ર-સ્થાન** (કેન્દ્ર-) ન. [સં.] મુખ્ય ઠેકાણું, કેંદ્રનું ઠેકાણું, મધ્યવર્તી કે મુખ્ય સ્થળ [રહેલું, 'ફોકલ'

**કેંદ્રસ્થાનીય** (કેન્દ્ર-) વિ. [સં.] કેંદ્રસ્થાનને લગતું, કેંદ્રમાં

**કેંદ્ર-સ્થિત** (કેન્દ્ર-) વિ. [સં.] જુઓ 'કેંદ્ર-સ્થ.'

**કેંદ્ર-સ્થિતિ** (કેન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] કેંદ્રસ્થ થઈ રહેવાપણું

**કેંદ્રાતિદૂરસારી** (કેન્દ્રા-) વિ. [સં. केन्द्र + अति-दूरसारी પું.] કેંદ્ર બિંદુમાંથી દૂર દૂર ચાલ્યું ગયેલું, કેંદ્રોત્સારી, કેંદ્રોત્સર્ગી, 'સેન્ટ્રિફ્યૂગલ' (અ. ક.)

**કેંદ્રાનુપાતી** (કેન્દ્રા-) વિ. [સં. केन्द्र + अनु-पाती પું.] કેંદ્ર તરફ આવનારું, કેંદ્રગામી, 'સેન્ટ્રિપેટલ' (દ. બા.)

**કેંદ્રાનુસારી** (કેન્દ્રા-) વિ. [સં. केन्द्र + अनु-सारी પું.] કેંદ્ર-

બિંદુને અનુસરી રહેનારું, 'કૉન-સેન્ટ્રિક' (ક. પ્રા.)
**કેંદ્રાપગામી** (કેન્દ્રા-) વિ. [સં. केन्द्र + अप-गामी પું.] જુઓ '**કેંદ્રત્યાગી**,' 'સેન્ટ્રિફ્યુગલ' (ના. દ.) [તરફ રહેલું
**કેંદ્રાભિમુખ** (કેન્દ્રા-) વિ. [સં. केन्द्र + अभि-मुख] મધ્યબિંદુ
**કેંદ્રાભિમુખસારી** (કેન્દ્રા-) વિ. [+સં. °सारी પું.] મધ્યબિંદુ તરફ જતું, કેંદ્રાભિસારી, 'સેન્ટ્રિપેટલ' (અ. ક.)
**કેંદ્રાભિસારી** (કેન્દ્રા-) વિ. [સં. केन्द्र + अभि-सारी] જુઓ 'કેંદ્ર-ગામી.' [થયેલું, કેંદ્રમાં રહેલું, મધ્યમાં રહેલું
**કેંદ્રિત** (કેન્દ્રિત) વિ. [સં.] મધ્યબિંદુ કે મધ્યસ્થાનને ઉદ્દેશીને
**કેંદ્રિત રાજ્યચક્ર** (કેન્દ્રિત-) ન. [સં.] સમગ્ર રાજ્યની સત્તા એક જ મધ્યસ્થ સત્તા પાસે હોય એવો રાજ્યવહીવટ, 'યુનિટરી ગવર્મેન્ટ' (આ. બા.)
**કેંદ્રિલ** (કેન્દ્રિલ) ન. [સં. સ્કૂતાભાસી સ્વરૂપ, इल પ્ર. લગાડી] એક જ મધ્યબિંદુમાં એકાગ્ર કરેલાં પ્રકાશનાં કિરણ
**કેંદ્રી** (કેન્દ્રી) વિ. [સં., પું.] કેંદ્રવાળું, કેંદ્રને વળગી રહેલું
**કેંદ્રી-કરણ** (કેન્દ્રી-) ન. [સં.] કેંદ્રમાં ન હોય તેને કેંદ્રમાં લાવવાની ક્રિયા, 'સેન્ટ્રલિ-ઝેશન,' 'ફોકસિંગ' (બ. ક. ઠા.). (૨) કેંદ્રસ્થ સ્થિતિ, સ્થિર-તા, ધ્રુવ-તા
**કેંદ્રી-કૃત** (કેન્દ્રી-) વિ. [સં.] કેંદ્રમાં ન હોય તેને કેંદ્રમાં લાવવામાં આવેલું, 'સેન્ટ્રલાઇ-ઝ્ડ'
**કેંદ્રી-ભવન** (કેન્દ્રી-) ન. [સં.] કેંદ્રમાં ન હોય તેનું કેંદ્રમાં આવી રહેવું એ [કેંદ્ર-સ્થ
**કેંદ્રી-ભૂત** (કેન્દ્રી-) વિ. [સં.] એક સ્થળે એકત્રિત થયેલું,
**કેંદ્રીય** (કેન્દ્રીય) વિ. [સં.] કેંદ્રને લગતું, મધ્યમાં રહેલું, 'સેન્ટ્રલ'
**કેંદ્રોત્સર્ગી** (કેન્દ્રો-) વિ. [સં. केन्द्र+उत्सर्गी પું.], **કેંદ્રોત્સારી** વિ. [સં. केन्द्र + उत्सारी પું.] જુઓ 'કેંદ્રત્યાગી,' 'સેન્ટ્રિફ્યુગલ' (દ. બા.) [લઈ જતું
**કેંદ્રો-ન્મુખ** (કેન્દ્રો-) વિ. [સં. केन्द्र + उन्मुख] મધ્યબિંદુ તરફ
**કેંદ્રોત્સારી** (કેન્દ્રો-) વિ. [સં. केन्द्र + उत्सारी પું.] જુઓ 'કેંદ્રાતિદૂરસારી,' 'સેન્ટ્રિફ્યુગલ' (ક. પ્રા.')
**કેંપ** જુઓ 'કૅમ્પ.'
**કેંબ્રિક** જુઓ 'કૅમ્બ્રિક.'
**કૈક(-કે)યી** સ્ત્રી. [સં.] રામાયણ પ્રમાણે પ્રાચીન કેકય દેશના રાજાની કુંવરી — ઇક્ષ્વાકુ વંશના રાજા દશરથની ત્રીજી રાણી —ભરતની માતા, કેકયી. (સંજ્ઞા.) [એક રમત
**કૈકો-ટીકલી** સ્ત્રી. નૃત્ય કરતાં કરતાં અને ગાતાં ગાતાં રમવાની
**કૈચી** સ્ત્રી. એ નામની મલખમની એક રમત. (વ્યાયામ.)
**કૈટભ** પું. [સં.] એ નામનો એક પૌરાણિક દાનવ. (સંજ્ઞા.)
**કૈતવ** ન. [સં.] દ્યૂત, જુગાર. (૨) જૂઠાણું. (૩) દગો, કપટ. (૪) પું. જુગારી, ખેલાડી. (૫) દગાખોર માણસ. (૬) ઠગ, ધુતારો
**કૈતવ-વાદ** પું. [સં.] જૂઠાણું
**કૈતવવાદી** વિ. [સં., પું.] જૂઠું બોલનાર
**કૈતવાપહ્નુતિ** સ્ત્રી. [+ સં. अप-ह्नुति] અપહ્નુતિ અલંકારનો એક ભેદ. (કાવ્ય.)
**કૈથી** સ્ત્રી. [સં. कायस्थिका > પ્રા. कयत्थिआ, कइत्थिआ] ઉત્તર ભારતમાં વિકસેલી કાયસ્થ લહિયાઓની એ નામની એક લિપિ. (સંજ્ઞા.)
**કૈમુતિક ન્યાય** પું. [સં.] 'આવડું મોટું કામ સિદ્ધ થયું તો આ બીજું એની પાસે શી બિસાતમાં' એ પ્રકારની કાર્ય-પ્રક્રિયા. (તર્ક.)
**કૈરવ** [સં.] ચંદ્રમુખી ધોળું કમળ. (૨) પું. જુગારી
**કૈરવ-નાથ** પું. [સં.] ચંદ્રમા [પોયણી
**કૈરવિણી** સ્ત્રી. [સં.] ચંદ્રમુખી ધોળાં કમળનો છોડ કે વેલો,
**કૈરવી** સ્ત્રી. [સં.] ચાંદની
**કૈલાસ** પું., ન. [સં.] હિમાલયનું એ નામનું એક શિખર. (સંજ્ઞા.) (૨) પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે શિવનું નિવાસસ્થાન. (સંજ્ઞા.) (૩) એલોરાની ગુફાઓમાંની મધ્યની કોતરેલા શિવાલયની ગુફા. (સંજ્ઞા.)
**કૈલાસ-નાથ, કૈલાસ-પતિ** પું. [સં.] શિવજી, મહાદેવ
**કૈલાસ-મંદિર** (-મન્દિર) ન. [સં.] એલોરાની ગુફાઓમાંનું મધ્યવર્તી ગુફા-મંદિર–શિવમંદિર. (સંજ્ઞા.)
**કૈલાસ-યાત્રા** સ્ત્રી. [સં.] ધાર્મિક ભાવનાથી કરવામાં આવતી કૈલાસ શિખરની યાત્રા
**કૈલાસ-વાસ** પું. [સં.] (મરણ પછી કૈલાસમાં વાસ થશે એ ભાવનાથી) (લા.) મૃત્યુ, અવસાન (ખાસ કરી હિંદુઓના સ્માર્ત સંપ્રદાય અને શૈવ સપ્રદાયના અનુયાયીઓમાં પ્રચલિત)
**કૈલાસવાસી** વિ. [સં., પું.] જેનો કૈલાવાસ થયો માનવામાં આવે છે તે રીતનું, અવસાન પામેલું, કૈ.વા.
**કૈવટ** પું. [સં. कैवर्तक- > પ્રા. केवट्ट; મૂળનો 'ऐ' સાચવી], **ર્ત(૦ક)** પું. [સં.] જુઓ 'કેવટ.'
**કૈવલ્ય** ન. [સં.] જેમાં દ્વૈતભાવ સર્વથા લુપ્ત થયો છે તેવા પ્રકારની મુક્તિ, મોક્ષ, નિર્વાણ, 'ઍબ્સોલ્યૂટ્-નેસ'
**કૈવલ્ય-જ્ઞાન, કૈવલ્ય-દર્શન** ન. [સં.] સંપૂર્ણ અદ્વૈતભાવની સાધકની કોટિ [જુઓ 'કૈવલ્ય.'
**કૈવલ્ય-પદ** ન., **કૈવલ્ય-મુક્તિ** સ્ત્રી., **કૈવલ્ય-સિદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.]
**કૈવલ્યાર્થી** વિ. [સં., પું.] આત્યંતિક અદ્વૈતસ્વરૂપ મોક્ષની ઇચ્છા કરનારું, મુમુક્ષુ
**કૈ.વા.** જુઓ 'કૈલાસ-વાસી'–લાઘવ.
**કૈવાર** ન. વર્તુળ દોરવાનું સાધન, 'કમ્પાસ'
**કૈશિક** વિ. [સં.] વાળનું બનેલું, વાળને લગતું, (૨) વાળના જેવું બારીક
**કૈશિક-તા** સ્ત્રી [સં.] (લા.) બારીકી, સૂક્ષ્મતા
**કૈશિક-ભેદ** પું. [સ.] (લા.) વધુ પડતી ચીકણાશ. (૨) નજીવો તફાવત
**કૈશિકભેદ-દર્શન** ન. [સં.] નજીવો ભેદ બતાવવો એ, 'હૅર-સ્પ્લિટિંગ' (ન. ભો.) [એક. (નાટ્ય.)
**કૈશિકી** સ્ત્રી. [સં.] નાટ્યમાંની ચાર પ્રકારની વૃત્તિઓમાંની
**કૈશોર** ન. [સં.] કિશોર-પણું, બાલભાવ, કિશોરાવસ્થા
**કૈસરે-હિંદ** (-હિન્દ) પું. [અર. 'કયસરહ્–એ-હિન્દ્' પું.] હિંદની સમ્રાટ, હિંદનો સમ્રાટ (અંગ્રેજી રાજ્ય-અમલના આરંભે ઇગ્લૅન્ડની વિક્ટોરિયા રાણીએ આ ઇલ્કાબ ધારણ કરેલો.)
**કૈં**¹ જુઓ 'કંઈ.'
**કૈં**² (કૈં:) જુઓ 'કહીં.'
**કૈં-ક**¹ જુઓ 'કંઈ-ક.'
**કૈં-ક**² (કૈં:ક) જુઓ 'કહીંક.'

**કો-¹** (કોઃ-) સર્વ., વિ. [સં. कः > પ્રા. को થયા પછી બીજાં બીજાં રૂપોના અંગ દરજ્જે પ્રયોગ. 'કોને,' 'કોનું'–પ્રશ્નાર્થે]
**કો²** સર્વ., વિ. [જુઓ 'કોઈ,' - પદ્યમાં 'ઈ' નો લોપ.] કોઈ
**કો³** પું. [રવા.] હોલાનો એવો અવાજ
**કોઇલ** પું., ન. [અં.] વીજળી પસાર થવા માટે તારનું બનાવેલું ગૂંચળું
**કોઈ** (કોઇ) સર્વ., વિ. [સં. कोऽपि > પ્રા. को वि > જૂ. ગુ. कोइ, कोई] અમુક એક માત્ર (વ્યક્તિ કે વસ્તુ)
**કોઈ(૦એ)ક** (કોઇ(૦ એ)ક) સર્વ., વિ. [+ ગુ. 'એક'– 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] અમુક એક જ માત્ર (વ્યક્તિ કે વસ્તુ), ગમે તે એક [આવતું એક પીણું
**કોઉમિસ** ન. ઘોડી અને ઊંટડીના દૂધને જમાવીને કરવામાં
**કોએક** જુઓ 'કોઈ(૦એ)ક.' [સહકારી
**કો-ઑપરેટિવ** વિ. [અં.] એકબીજાના સહકારથી ચાલતું,
**કો-ઑપરેશન** ન. [અં.] સહકાર [સભ્યો ઉમેરવાનું
**કો-ઑપ્ટ** વિ. [અં.] સમિતિ વગેરેમાં વધારાના સભ્ય કે
**કોક¹** પું., ન. [સં., પું.] ચક્રવાક પક્ષી, ચકવો. (૨) કોયલ. (૩) પું. કોકશાસ્ત્રનો રચનાર એક પ્રાચીન વિદ્વાન, કોકદેવ. (સંજ્ઞા.)
**કોક²** સ્ત્રી. એક પ્રકારની માછલી, 'લુકફ-ફિશ'
**કો(૦એ)ક³** જુઓ 'કોઈ(૦એ)ક.'
**કોક⁴** પું. [અં.] ગૅસ કાઢથા પછી બચતો કોયલો, કાર્બનનો એક પ્રકાર. (૨. વિ.)
**કોકટી** સ્ત્રી. [સં. कुक्कुटी, અર્વા. તદ્ભવ] રૂની એક જાત. (૨) એ જાતના રૂનું બનાવેલું કાપડ. (૩) વિ. એ જાતના રૂનું બનાવેલું
**કોકડ** ન. ચમરી-મૃગ. (૨) કોલુ, શિયાળ
**કોકડાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'કોકડું,' -ના. ધા.] ગૂંચળું વળી જવું, ગૂંચવાઈ જવું, ગૂંચ પડવી
**કોકડિયો કુંભાર** જુઓ 'કુકડિયો કુંભાર.'
**કોકડી** સ્ત્રી. [સં.कुक्कुटिका > પ્રા. कुक्कुडिआ] વણવાનું સૂતર. (૨) સૂતરની દડી. (૩) શંકુ-આકારની સૂતરના દોરાની ગૂંચળી. (૪) ચમરી-મૃગલી. (૫) (લા.) કરચલી, વળિયું. (૬) રાયણનાં ફળ
**કોકડું** ન. [સં. कुक्कुटक- > પ્રા. कुक्कुडअ-] શંકુ-આકારનો દોરાનો દડો. (૨) ચામડીનું સંકોચાઈ જવું એ. (૩) પેટમાં કોકડાના આકારનો દૂધનો ફોદો. [૦ ઉકેલવું (રૂ. પ્ર.) ગોટાળો દૂર કરવો, નિરાકરણ લાવી આપવું. ૦ ઉતારવું (રૂ. પ્ર.) ત્રાક ઉપરનું કે કોકડાનું સૂતર ફાળકા ઉપર લપેટી લેવું. ૦ ઊકલવું (રૂ. પ્ર.) ગોટાળો દૂર થવો, નિરાકરણ આવવું. ૦ ગૂંચવવું, ૦ ઘૂંચવવું (રૂ. પ્ર.) પ્રશ્નને ગૂંચવાવી દેવો. (૨) મુશ્કેલીમાં મૂકવું. ૦ ગૂંચાવું ૦ ઘૂંચવાવું, (રૂ. પ્ર.) પ્રશ્ન ગૂંચવાઈ જવો. (૨) મુશ્કેલીમાં મુકાવું. ૦ વળવું (રૂ. પ્ર.) ટાઢ વગેરેથી સૂસવાતાં સંકોચાઈને બેસવું. ૦ વળીને સૂવું (રૂ. પ્ર.) ટૂંટિયું વાળી સૂઈ જવું]
**કોકતરી** ન. એક જાતનું એ નામનું પક્ષી [(સંજ્ઞા.)
**કોક-દેવ** પું. [સં.] કોકશાસ્ત્રનો રચનાર એ નામનો વિદ્વાન.
**કોકનદ** ન. [સં.] રાતું કમળ
**કોક-પિટ** ન. [અં.] લડાઈ વખતે ઘવાયેલા માણસોને વહાણના જે ભાગમાં રાખવામાં આવે તે ભાગ. (૨) એરોપ્લેઇનનો એક ભાગ. (૩) મુરઘાંની લડાઈનું મેદાન
**કોક-ફાઇટ** સ્ત્રી., -ટિંગ (-ટિઙ્ગ્‌-) ન. [અં.] મુરઘાંઓની લડાઈ
**કોકમ** ન. [મરા.] એક જાતનું એ નામનું ઝાડ. (૨) એ ઝાડનાં ફૂલ (દાળ શાકમાં ખટાશ માટે નખાય છે. બી વિનાની છાલ અને એમાંથી કાઢેલી ફળ-સુકવણી આ બેઉ વપરાય છે.) [કોકમનું ઝાડ
**કોકમડી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય]
**કોકયતી** સ્ત્રી. એ નામની એક વેલ [માછલીની જાત
**કોકર** (-રય) સ્ત્રી. ઓખા પાસે મળતી એ નામની એક
**કોકરલી** ન. એ નામનું એક જાતનું પક્ષી
**કોકર-વરણું, કોકર-વાયું(-શું)** **કોકરવું¹** વિ. થોડુંઘણું ગરમ, નવશેકું [કાનમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું
**કોકરવું²** ન. કાન અને ગાલ વચ્ચેનો છીપસેલો ભાગ. (૨)
**કોકરવું³** સ. ક્રિ. [રવા.] ખોતરવું, ખણવું. (૨) (લા.) છેતરવું, ફોસલાવવું, ભગાવવું
**કોકરું** ન. બકરીનું બચ્ચું, લવારું, બદીલું
**કોકરૂઘ** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ, ગોરખમૂંડી
**કોકરૂંદા** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ, કપૂરિયો
**કોકરેલ** પું. નાનો મુરઘો [લાગતો સાગ
**કોકરો** પું. એક જાતનો સંગીતના વાજિંત્ર બનાવવામાં કામ
**કોકલ¹** ન. છીપમાં રહેનારું એક જાતનું નાનું જંતુ
**કોકલ²** (-લ્ય) સ્ત્રી. સોપારી.
**કોક-લાલ** પું. [સં.] (લા.) સ્ત્રીને અનીતિની કમાણી લાવી આપનારો અને એ ઉપર જીવતો, ભડવો. (૨) નામર્દ
**કોકલાલી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ભડવાઈ. (૨) નામર્દાઈ
**કોકલિયો** પું. કાનના ઊંડાણમાં રહેલો શંખાકાર એક ભાગ
**કોકવાચ** પું. ચમરી મૃગ
**કોકવું** સ. ક્રિ. [રવા.] બોલવું (ખાસ રૂઢ નથી.)
**કોક-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] કોકદેવ નામના વિદ્વાને રચેલું કામ-શાસ્ત્રનું પુસ્તક. (સંજ્ઞા.) (૨) (કોઈ પણ) કામશાસ્ત્ર, રતિશાસ્ત્ર
**કોકળવું¹** ન. મરચી કે બટાટાના છોડને લાગુ પડતો એક રોગ
**કોકળવું²** અ. ક્રિ. સાંભળવું
**કોકા¹** પું., બ. વ. સારાં ને કિંમતી કપડાં–જામા વગેરે
**કોકા²** પું. [અર.] દૂધભાઈ
**કોકા³** સ્ત્રી. ચુંબન, બચી, બૂચી, બકી, બોકી
**કોકા⁴** સ્ત્રી. [અં. કોકો] જેમાંથી કોકેન બને છે તે એક વનસ્પતિ, કોકો
**કોકાઈ¹** પું. જાંબુડિયો રંગ
**કોકાઈ²** સ્ત્રી. ખીલી, મેખ
**કોકાલો** પું. મોટી કીડી
**કોકાવાયું(-શું)** જુઓ 'કોકર-વાયું.'
**કોકિલ** પું. [સં.] કોયલ જાતિનો નર (જે કાળો હોય છે; આજે એને 'કોયલ' સ્ત્રી. કહે છે), પુંસ્કોકિલ [અવાજ
**કોકિલ-કંઠ** (-કણ્ઠ) પું. [સં.] કોયલના ટહુકા જેવો
**કોકિલકંઠી** (-કણ્ઠી) વિ., સ્ત્રી. [સં.] કોયલના જેવા મધુર અવાજવાળી (સ્ત્રી)

**કોકિલા** સ્ત્રી. [સં. कोकिल પું., જુઓ 'કોકિલ.'] કોયલ (સ્ત્રી.) (આ માદા કાબરી હોય છે.)

**કોકિલા-વ્રત** ન. [સં.] આષાઢ સુદિ પૂનમનું સ્ત્રીઓનું પાર્વતીને ઉદ્દેશી કરવામાં આવતું એક વ્રત. (સંજ્ઞા.)

**કોકી¹** સ્ત્રી. [સં.] ચક્રવાકી, ચકવી

**કોકી²** સ્ત્રી. [મરા. કોકી] મરાઠી પ્રકારની પાઘડીની મૂઠી-પાટની રોચ

**કોકીલું** વિ. જુઓ 'કોકરવાયું.'

**કોકીશું** ન. [જુઓ 'કોસીસું.'] જુઓ 'કોસીસું.' (૨) કામઠાનો છેડો કે ગાળો

**કોકેન** ન. [અં.] કોકો નામની વનસ્પતિમાંથી મેળવવામાં આવતું એક કેફી દ્રવ્ય

**કોકેનિયો** વિ., પું. [+ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કોકેનનો વ્યસની માણસ

**કોકેર (-રય)** સ્ત્રી. એક જાતની ભારે વજનદાર માછલી

**કોકેશિયન** વિ. [અં.] કોકેશિયાના પ્રદેશને લગતું. (૨) એવી ત્યાંની એક જાતિનું

**કોકો¹** પું. ઝભલું

**કોકો²** પું. [રવા.] ચુંબન, કોકા, બચો, બૂચી, બકી, બોકી

**કોકો³** ન. [અં.] નાળિયેરની જાતનું એક વૃક્ષ. (૨) એનું બી. (૩) પું. એનાં બીનો પીણાના કામમાં આવતો ભૂકો. (૪) કોકોનું પીણું

**કોકો-જેમ** પું. [અં.] ઘી તેલને બદલે વપરાતો એક દેશી પદાર્થ

**કોકોર** પું. ઘુવડ

**કોકોસ** ન. એક જાતનું તાડ

**કોખ-જલી, કોખ-બંદ (-બન્દ)** વિ., સ્ત્રી. બાળક મરી જતાં હોય તેવી સ્ત્રી. (૨) વાંઝણી સ્ત્રી

**કોગળા-છંટ (કૉગળા-છણ્ટ)** વિ. [જુઓ 'કોગળો' + 'છાંટવું.'] મોંમાં પાણીનો કોગળો લેવો પડે તેટલે સુધી પાણી હોય તેટલું ઊંડું

**કોગળિયું (કૉગળિયું)** ન. [જુઓ 'કોગળો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) જેમાં ઊલટી અને ઝાડા થાય છે તેવો ચેપી રોગ, 'કૉલેરા'

**કોગળો (કૉગળો)** પું. [રવા.] મોઢામાં પાણી ભરી ગુળ ગુળ અવાજ થાય એમ ખખડાવી બહાર કાઢવાની ક્રિયા. (૨) એટલું પાણી મોઢામાં લેવું એ. [૦ **કરવો** (રૂ. પ્ર.) કાણે જતાં ઠૂઠવો મૂકવો. (૨) સંબંધ બંધ કરવો, નાહી નાખવું]

**કોચ¹** ન. [જુઓ 'કોચવું.'] કોચાઈને પડેલું કાણું

**કોચ²** પું. [અં.] સુખાસન, 'સોફા.' (૨) છતરી-પલંગ. (૩) સગરામના જેવી વિલાયતના પ્રકારની ઘોડાગાડી

**કોચ-બાન** પું. [અં. કોચ-મૅન્], **કોચ-મેન** પું. [અં.] કોચ નામની ગાડી હાંકનાર માણસ. (૨) સર્વસામાન્ય બગી-ઘોડાગાડીનો હાંકનાર માણસ

**કોચર** વિ. લુચ્ચું, ખંધું

**કોચરાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કોચરું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] (લા.) જાણી જોઈને કામ ન કરવાની દાનત, ઢોંગાઈ. (૨) લુચ્ચાઈ, હરામખોરી

**કોચરિયું** વિ. [જુઓ 'કોચરું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'કોચરું.' (૨) ન. બે તસુ પહોળાઈની એક ફૂટ લાંબી-પંચોળી સાથે રાખવાની પટ્ટી

**કોચરી** સ્ત્રી. એક જાતનું એ નામનું પક્ષી

**કોચરું** વિ. [જુઓ 'કોચવું.'] કાણાંવાળું-કોચાઈ ગયેલું.(૨) (લા.) જરી-પુરાણું. (૩) બુઢ્ઢું, ઘરડું (તિરસ્કારમાં). (૪) ઢોંગું. (૫) લુચ્ચું, હરામખોર

**કોચલું¹** ન. ઈંડાં ફળ વગેરેનું ઉપરનું ચીકટ આવરણ. (૨) ખોળખો. (૩) (લા.) શોષાઈ ગયેલું કે સંકોચાઈ ગયેલું ઉપરનું પડ [ઝેર-કોચલું.'

**કોચલું²** ન. [ફા. 'કુચ્લહ્'-એક પ્રકારનું ઝેર] જુઓ

**કોચલો** પું. કકડો, રોડલું

**કોચવણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કોચવવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] કોચવવું એ, દુભવણી, કચવાટ, કોચવાટ

**કોચવવું** સ. ક્રિ. સામાના મનને દુઃખ થાય એમ કરવું, દૂભવવું. **કોચવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. ['કોચવણી.'

**કોચવાટ** પું. [જુઓ 'કોચવવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] જુઓ

**કોચવાન** પું. [અં. કોચ્-મૅન્] જુઓ 'કોચ-મેન.'

**કોચવાવું** જુઓ 'કોચવવું'માં.

**કોચવું** સ. ક્રિ. [રવા.] અણીદાર ઓજારથી ખચકા પાડવા, ખોતરવું. (૨) કાણું પાડવું. (૩) ખાતર પાડવું. **કોચાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **કોચાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કોચા-કરેલું** વિ. [જુઓ 'કોચો' + 'કરવું' + ગુ. 'એલું' બી. ભૂ. કૃ.] જેના મોઢા ઉપર શીતળાના ડાઘ છે તેવું, શીળીના ડાઘવાળું, ધંટી-ચોબાળું

**કોચા-બોલું** વિ. [જુઓ 'કોચું' + 'બોલવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] કડવું લાગે તેવું બોલનારું

**કોચાર** ન. કૂતરાને મળતું એક જંગલી પ્રાણી

**કોચાવવું, કોચાવું** જુઓ 'કોચવું'માં. [શિક્ષણ-ક્રિયા

**કોચિંગ (કૉચિઙ્ગ)** ન. [અં.] તાલીમ આપવી એ,

**કોચિંગ-ક્લાર્ક (કૉચિઙ્ગ-)** પું. [અં.] રેલવેની ટિકિટ કાઢી આપનાર કારકુન [વપરાતું લાકડાનું સાધન

**કોચારિયું** ન. ગાડા કે રથનું તરેલું સાંકડું કે પહોળું કરવા

**કોચીલું** પું. એક જાતની વનસ્પતિ

**કોચું** ન. કોચલું, કોટલું. (૨) છોડું, છોતરું. (૩) (લા.) ઘરડી સ્ત્રી, ડોશી. (૪) વિ. પાકતાં પહેલાં જ સુકાઈને ચિમોડાઈ ગયેલું. (૫) સત્ત્વ-હીન. (૬) સડી ગયેલું

**કોચો** પું. [જુઓ 'કોચવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ટોચો, ખચકો, આછો ખાંચો

**કોજાગરી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] આશ્વિન સુદિ પૂર્ણિમાની રાત્રિ-નો ઉત્સવ, માણેકઠારી પૂનમ, રાસપૂર્ણિમા. (સંજ્ઞા.)

**કૉઝ-વે** પું. [અં.] નદી નાળાંમાં બાંધવામાં આવેલો બેઠો પુલ

**કોટ¹** પું. [દે. પ્રા. कोट्ट > સં. कोट] દુર્ગ, કિલ્લો, ગઢ. (૨) કિલ્લાની કે ખુલ્લી જમીન ફરતી વાળી દીધેલી દીવાલ, 'બાઉંડ્રી.' (૩) કિલ્લાની અંદરની રહેઠાણની જમીનનો વિસ્તાર.

**કોટ²** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. कोट्टा] ગરદન, ડોક, કંઠ. [૦ **કરવી** (રૂ. પ્ર.) એકબીજાની કોટે વળગી રહેવું. ૦**નું માદળિયું** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ જ વહાલું. **-ટે કોડિયું બાંધીને ફરવું** (રૂ. પ્ર.) ભીખ માગવી. **-ટે ઘાલવું** (રૂ. પ્ર.) કંઠમાં

પહેરવું. (૨) પોતાનું કામ બીજાની પાસે કરાવવું. **-ટે બાંધવું** (રૂ. પ્ર.) પાલન-પોષણની જવાબદારી લેવી. (૨) બીજાને જવાબદારી વળગાવવી. **-ટે વળગવું** (રૂ. પ્ર.) ગળે બાઝવું. (૨) ઉપાધિરૂપ થવું. **-ટે વળવું** (રૂ. પ્ર.) આસ-પાસ ફરી વળવું]

**કોટ$^{3}$** પું. પાનાંની રમતમાં સાત હાથના દાવમાં સામાને એક પણ દાવ જીતવા દીધા વિના સાતે દાવ જીતી લેવા એ. [० **આપવો,** ० **પહેરાવવો** (-પેઃરાવવો) (રૂ.પ્ર.) સાત હાથનો દાવ સાતે હાથ કરી જીતી લેવો. ० **પહેરવો** (પેઃરવો), ० **લેવો** (રૂ. પ્ર.) સામાને સાતે હાથ થવા દઈ હારવું]

**કોટ$^{4}$** પું. [અં.] ડગલો

**કોટ$^{5}$** પું. [અં.] ખાટલો, પલંગ. (૨) ન. ઝૂંપડું

**કોટ-આઉટ** વિ. [અં.] ક્રિકેટની રમતમાં બૉલ ઝિલાઈ જવાથી ખેલનારનું રમતમાંથી અપાત્ર ઠરવું એ

**કોટ-કીલડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કોટ$^{1}$' + 'કિલ્લો' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) વડોદરા બાજુ રમાતી એ નામની એક રમત

**કોટડી$^{1}$** સ્ત્રી. [જુઓ કોટડું$^{1}$' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કંપાઉન્ડની નાની ભીંત, ભીંતડી, વંડી

**કોટડી$^{2}$** સ્ત્રી. [જુઓ 'કોટડું$^{2}$' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાની ઓરડી, ખોલી. [०**માં પૂરવું** (રૂ. પ્ર.) કેદમાં પૂરવું. **વગર ભાડાની કોટડી** (રૂ. પ્ર.) કેદખાનું, કારા-ગૃહ]

**કોટડું$^{1}$** ન. [જુઓ 'કોટ$^{1}$' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનો પુરાણો ગઢ કે કિલ્લો. (૨) જૂની વસાહતવાળું પરું. (૩) કિલ્લા કે કંપાઉન્ડની તૂટેલી કે બેઠી દીવાલ

**કોટડું$^{2}$** ન. [સં. कोष्ठ > પ્રા. कोट्ठ + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] પડી ગયેલું મકાન

**કોટન** ન. [અં.] કપાસ, રૂ

**કોટન-એક્સ્ચેઇંજ** (-ચેઇન્જ) ન. [અં.] રૂની ખરીદી કરવાની અને સટ્ટો ખેલવાની જગ્યા [ખાનું, 'જિન-પ્રેસ'

**કોટન-પ્રેસ** પું. [અં.] રૂની ગાંસડીઓ તૈયાર કરવાનું કાર-

**કોટન-માર્કેટ** સ્ત્રી. [અં.] રૂનાં ખરીદ-વેચાણનું બજાર, રૂ-બજાર [વધારો, નકામું રૂ

**કોટન-વે(૦ઇ)સ્ટ** ન., પું. [અં.] રૂનો કામ ન આવે તેવો

**કોટ-બંધી** (-બન્ધી) સ્ત્રી. [જુઓ 'કોટ$^{1}$' + ફા. + 'બન્દ્' ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] નગર કે ગામ ફરતી કરી લેવામાં આવેલી દીવાલનું રક્ષણ, કિલ્લે-બંધી

**કોટર** ન. [સં., પું., ન.] ઝાડની બખોલ

**કોટરા** સ્ત્રી [સં. कोटरी], **-રી$^{1}$** સ્ત્રી. [સં.] નગ્ન સ્વરૂપમાં મનાયેલી દુર્ગાદેવી. (૨) (લા.) ભયાનક નગ્ન સ્ત્રી

**કોટરી$^{2}$** સ્ત્રી. એ નામનું એક પક્ષી

**કોટલું** ન. [સં. कोष्ठक- > પ્રા. कोट्ठअ + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ] સૂકાં ફળ ઈંડાં વગેરેનું ઉપરનું આવરણ, કોચલું. (૨) (લા.) સાર વગરની ચીજ

**કોટલો** પું. [જુઓ 'કોઠલો.'] જુઓ 'કોઠલો.'

**કોટવાલ**(-ળ) પું. [દે. પ્રા. कोट्ट + સં. पाल > પ્રા. °वाल] કિલ્લાનો રક્ષક, કિલ્લાનો મુખ્ય પોલીસ-અમલદાર. (૨) (ગામડાંમાં મુખ્યત્વે પટેલની તહેનાત ઉઠાવનાર માણસ (મોટે ભાગે વાળંદ)

**કોટવાલ**(-ળ)-**ખાનું** ન. [+ જુઓ 'ખાનું.'] પોલીસ-થાણું

**કોટવાળી** સ્ત્રી, [જુઓ 'કોટવાળ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કોટવાળનો ધંધો કે ફરજ. (૨) પોલીસ-ચોકી. (૩) પોલીસ-ખર્ચ માટે લેવાતો કર

**કોટ-હાથી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કોટ$^{1}$' + 'હાથી'.] (લા.) કડી તાલુકા તરફ રમાતી એક રમત, અંધો પાપા

**કોટા** પું. [અં.] જુઓ 'ક્વૉટા.'

**કોટાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કોટું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] જૂઠી દલીલબાજી, બહાનું. (૨) બદ-દાનત. (૩) ખોટો અવરોધ. (૪) ખળતા, લુચ્ચાઈ

**કોટાકોટ$^{1}$** વિ. જુઓ 'કોટાન-કોટ.'

**કોટાકોટ$^{2}$** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કોટ,$^{1}$'–દ્વિર્ભાવ] કોટની ધારે ધારે. (૨) કોટની લગોલગ [સંખ્યાનું, કોટાકોટ

**કોટાનકોટ**(-ટિ, -ટી) વિ. [સં. कोटि, દ્વિર્ભાવ] કરોડોની

**કોટાવું** અ. ક્રિ. [સં. कोटि દ્વારા ના. ધા.] વૃદ્ધિ પામવું

**કોટાળું** વિ. રંગીલું

**કોટિ**(-ટી) સ્ત્રી. [સં.] છેલ્લામાં છેલ્લું બિંદુ, અણી. (૨) કિનારી, ધાર. (૩) પ્રશ્નની કોઈ એક બાજુ. (૪) કક્ષા, દરજ્જો. (૫) વર્ગ. (૬) કાટખૂણ ત્રિકોણની કર્ણ સિવાયની બાજુ. (ગ.) (૭) વિ. [સં., સ્ત્રી.] કરોડની સંખ્યાનું. [० કરવી (રૂ.પ્ર.) આલિંગન કરવું]

**કોટિક** વિ. [સં. कोटि સ્ત્રી. + क સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કરોડની સંખ્યાનું, અગણિત [કામદેવના જેવું સુંદર

**કોટિ(-ટી)કંદર્પ-લાવણ્ય** (-કન્દર્પ-) વિ. [સં.] કરોડો

**કોટિ(-ટી)-કોણ** પું. [સં.] કાટખૂણાનો બે બાજુ સામેનો તે તે નાનો ખૂણો, 'કોમ્પ્લિમેન્ટરી ઍંગલ.' (ગ.)

**કોટિ(-ટી)-ચ્છેદક** પું. [સં.] આપેલા ખૂણાના કોઈ પણ એક બિંદુમાંથી સામી બાજુ ઉપર લંબ દોરવાથી જે કાટખૂણ ત્રિકોણ થાય તે ત્રિકોણના કર્ણને લંબથી ભાગતાં જે આવે તે, 'કોસીકન્ટ.' (ગ.)

**કોટિ(-ટી)-જ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ગ્રહોની સ્પષ્ટતાના સાધનનો એક પ્રકારના ક્ષેત્રનો વિશેષ અંશ, 'કોસાઇન.' (જ્યો.)

**કોટિ(-ટી)-ધા** ક્રિ. વિ. [સં.] કરોડો રીતે, અનેકગણી રીતે

**કોટિ(-ટી)-ધ્વજ** પું. [સં.] પૂર્વે કરોડાધિપતિના ઘર પર ધ્વજ ફરકાવવાનું પ્રચલિત હતું તેથી] કરોડાધિપતિ, કોટ્યધિપતિ

**કોટિયું$^{1}$** ન. [જુઓ 'કોટ$^{2}$' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગળામાં પહેરવાનું સ્ત્રીઓનું એ નામનું સોનાનું કે એના જેવું એક ઘરેણું. (૨) ઘોડાની ડોકે બાંધવામાં આવતું સૂતરનું ગૂંથેલું અલંકરણ. (૩) ઢોરને ગળે બાંધવામાં આવતો ચામડાનો પટ્ટો, એવું વણેલું દોરડું, ઘૂઘરાનો હાર કે ગળે ઘાલવામાં આવતું ગોળ લાકડું. (૪) ગલીદાંડાની રમતમાં ચાલુ દાવ ઉપરાંત સજા તરીકે જમણા પગ નીચે જમણો હાથ ઘાલી દંડો પકડી દાવ આપવાની ક્રિયા

**કોટિયું$^{2}$** ન., **-યો** પું. નાનો મછવો, હોડકું

**કોટિ(-ટી)-શઃ** ક્રિ. વિ. [સં.] કરોડની સંખ્યામાં, અનેક પ્રકારે

**કોટિ(-ટી)-સ્પર્શક** પું. [સં.] આપેલા ખૂણાની કોઈ પણ એક બાજુના કોઈ પણ બિંદુમાંથી સામી બાજુ લંબ

દોરવાથી જે કાટખૂણ ત્રિકોણ થાય તેમાં ઉપર મુજબના દોરેલા લંબ સિવાયની કાટખૂણાની બાજુને લંબથી ભાગતાં જે આવે તે, 'કોટેન્જન્ટ.' (ગ.).

**કોટિંગ** (કોટિઙ્ગ) ન. [અં.] અસ્તર ચડાવવાની ક્રિયા. (૨) અસ્તર, પડ. (૩) કોટ-ડગલા કરવા માટેનું કાપડ

**કોટી** જુઓ જુઓ 'કોટિ.'

**કોટીકંદર્પ-લાવણ્ય** જુઓ 'કોટિકંદર્પ-લાવણ્ય.'

**કોટી-કોણ** જુઓ 'કોટિ-કોણ.'

**કોટી-ચ્છેદક** જુઓ 'કોટિ-ચ્છેદક.'

**કોટી-જ્યા** જુઓ 'કોટિ-જ્યા.'

**કોટી-ધા** જુઓ 'કોટિ-ધા.'

**કોટી-ધ્વજ** જુઓ 'કોટિ-ધ્વજ.'

**કોટીલો** પું. ચોમાસામાં ઊગતો એક જાતનો વેલો

**કોટીલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કોટીલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] લાકડાનો હથોડો. (૨) રંગેલાં કપડાં ઉપર ઠોકવાની મોગરી

**કોટીલો** પું. [દે. પ્રા. कोट्टिल्लअ-] જુઓ 'કોટીલી.' (૨) પીંજરાની તાંત ઉપર મારવાનું લાકડાનું સાધન. (૩) કાંતવાનું એક ઓજાર

**કોટીશ** પું. [સં. कोटि + ईश] કોટ્યધિપતિ, કરોડાધિપતિ

**કોટીશઃ** જુઓ 'કોટિશઃ.'

**કોટીશ્વર** પું. [સં. कोटि + ईश्वर] જુઓ 'કોટીશ.'

**કોટી-સ્પર્શક** જુઓ 'કોટિ-સ્પર્શક.'

**કોટું**[1] ન. [સં. कोष्ठक-> પ્રા. कोट्ठअ-] પક્ષીનો માળો. (૨) (લા.) પેંતરો [સ્વભાવનું

**કોટું**[2] (કોટ્ટું) વિ. [સુ.] આડું, વાંકું. (૨) (લા.) વાંકા

**કોટેશન** ન. [અં. ક્વોટેશન્] જુઓ 'ક્વોટેશન.'

**કોટેસરી** વિ. [સં. कोटीश्वर- + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'કોટીશ.'

**કોટો** પું. તાકાત, જોર. (૨) કાળજી

**કોટ્ટાઈ** સ્ત્રી. કોચરાઈ, દોંગાઈ, દિલ-દગડાઈ

**કોટ્ટાક** પું. લીલાં ફળ મૂકવાનું સ્થાન. (૨) સુતાર

**કોટ્યધિપતિ, કોટ્યધીશ** પું. [સં. कोटि + अधि-पति, अधीश] જુઓ 'કોટીશ.'

**કોટ્યર્ક** પું. [સં. कोटि + अर्क] ખડાયતા બ્રાહ્મણ-વાણિયાના ઇષ્ટદેવ–સૂર્ય (ઉ. ગુજરાતમાં મહુડી ગામ નજીક સાબરમતીના કાંઠા ઉપર સૂર્યનું ઐતિહાસિક સ્થાન હતું તેનું એ નદીએ આફતમાં મુકાતાં મહુડી નજીક નવું કરેલું સ્થાન). (સંજ્ઞા.)

**કોટ્યવધિ** વિ. [સં. कोटि + अवधि] કરોડની સંખ્યાએ પહોંચતું. (૨) (લા.) બેસુમાર, અપાર

**કોટ્યુત્ક્રમ-જ્યા** સ્ત્રી. [સં. कोटि + उत्क्रम-ज्या] ભુજ-જ્યાને ૧ માંથી બાદ કરતાં જે આવે તે, 'કોવર્સ્ડ સાઇન.' (ગ.)

**કોઠ**[1] (કૉઠ) ન. [સં. कपित्थ > પ્રા. कउट्ठ] કોઠાનું ઝાડ, કોઠી

**કોઠ**[2] (કૉઠ) પું., -ઠ (-ઠ્ય) સ્ત્રી. એક જાતનો સાપ (શરીર ઉપર આઠાંવાળો)

**કોઠમડી** જુઓ 'કોઠીમડી.'

**કોઠમડું** જુઓ 'કોઠીમડું.'

**કોઠલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કોઠલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નાનો કોઠલો. (૨) નાની કોઠી, ટાંકી. (૩) નદીમાં કે પાણીવાળી જગ્યામાં પાણી માટે ખાડો કરી રેતી ન ભરાય એ સારુ સાંઠીઓ વગેરે નાખી કરેલો ઓરિયો, ડાબરું. (૨) નાકના ફૂલનો ભાગ

**કોઠલું** ન. [સં. कोष्ठक-> પ્રા. कोट्ठअ- + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] અનાજ ભરવાનો કોઠલો, મોટી કોઠી

**કોઠલો** પું. [જુઓ 'કોઠલું.'] પહોળા પેટાળવાળી ઉપર નીચે ઘડાના આકારની મોટી કોઠી (અનાજ ભરવા માટે). (૨) શિખરબંધ મંદિરમાં કંદોરાના થરથી ઉપરનો પથ્થરનો થર. (સ્થાપત્ય). (૩) સ્વામિનારાયણ મંદિરમાં ઠાકોરજીનું ગર્ભગૃહ

**કોઠવડી** સ્ત્રી. એક જાતની વનસ્પતિ

**કોઠાઈ** વિ. [જુઓ 'કોઠો' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] (લા.) એક જ કોઠો હોય (–બાપ જુદા, પણ મા એક હોય) તેવાં (બાળકો)

**કોઠાકાર** પું. [જુઓ 'કોઠો' + સં. आ-कार] કોઠાનો ઘાટ, 'ટેબ્યુલેટર.' (૨) વિ. કોઠાના ઘાટમાં મૂકવામાં આવેલું, 'ટેબ્યુલર'

**કોઠા-ડહાપણ** (-ડાઃપણ) ન. [જુઓ 'કોઠો' + 'ડહાપણ.'] કોઠા-બુદ્ધિ, પોતાની સૂઝ [સૂઝવાળું

**કોઠા-ડાહ્યું** ( -ડાઃયું ) વિ. [જુઓ 'કોઠો' + 'ડાહ્યું.'] કોઠા-

**કોઠા-દા, -વ** પું. [જુઓ 'કોઠો' + 'દા, -વ.'] (લા.) એ નામની એક રમત [સમઝ, કોઠા-સૂઝ

**કોઠા-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [જુઓ 'કોઠો' + સં.] સ્વાભાવિક પ્રકારની

**કોઠા-યુદ્ધ** ન. [જુઓ 'કોઠો' + સં.] વ્યૂહની અંદરની લડાઈ

**કોઠાર** પું. [સં. कोष्ठागार ન. > પ્રા. कोट्ठार પું., ન.] અનાજ ભરવાનો વિશાળ ખંડ, વખાર, 'સ્ટોર,' 'સ્ટોરેઇજ' (૨) ભંડાર, ખજાનો. (૩) વહાણનો એક આંતરિક ભાગ. (વહાણ.) (૪) (લા.) એ નામની એક રમત

**કોઠા-રચના** સ્ત્રી. [જુઓ 'કોઠો' + સં.] કોઠાના આકારની રચના, 'ટેબ્યુલેઇટિંગ'

**કોઠારિયું** ન. [જુઓ 'કોઠાર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] નાનો કોઠાર. (૨) ભંડારિયું. (૩) (લા.) એ નામની એક રમત

**કોઠારી** પું. [સં. कोष्ठागारिक-> પ્રા. कोट्ठारिअ-] કોઠાર ઉપર દેખરેખ રાખનાર અધિકારી, વખારિયો. (૨) ભંડારી. (૩) એ કારણે હિંદુઓમાં એક એવી અવટંક. (સંજ્ઞા.)

**કોઠારું** ન. [સં. कोष्ठागारक > પ્રા. कोट्ठारअ-] નાનો કોઠાર

**કોઠા-લાગી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'કોઠો' + લાગવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] (જેનો કોઠો મુક્ત નથી થયો તેવી, તેથી) વાંઝણી સ્ત્રી [વસ્તુઓની નોંધપોથી

**કોઠા-વહી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કોઠો' + 'વહી.'] કોઠામાં સચવાતી

**કોઠા-વિદ્યા** સ્ત્રી. [જુઓ 'કોઠો' + સં.] હૈયા-ઉકલત

**કોઠા-વિરામ** પું. [જુઓ 'કોઠો' + સં.] ભિન્ન ભિન્ન પ્રકૃતિના માણસોને ભિન્ન ભિન્ન ખાવાનું અનુકૂળ આવવું એ

**કોઠા-સૂઝ** (-ઝચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'કોઠો' + 'સૂઝ.'] (લા.) હૈયા-ઉકલત, હાજર-બુદ્ધિ, પોતીકી સમઝ, 'રિસોર્સફુલનેસ,' 'કૉમન સેન્સ' (ઉ. જો.)

**કોઠાળ, -ળું** વિ. [જુઓ 'કોઠો' + ગુ. 'આળ,-ળું' ત. પ્ર.]

(લા.) મોટા પેટવાળું, ફાંદાળું. (૨) મોટું, જબરા કદનું

**કોઠિયારું** ન. [સં. कोष्ठिकागारक->પ્રા. कोट्ठिआरअ-] કોઠીઓ રાખવાનું મકાન [વાનો નાનો કોડો, કોડ

**કોડિયું** ન. [જુઓ 'કોઠો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઢોર બાંધ-

**કોડિયો** પું. લગભગ સાત આંગળ લાંબો ખીલો

**કોઠી** સ્ત્રી. [સં. कोष्ठिका > પ્રા. कोट्ठिआ-; જુઓ 'કોઠો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કોઠાના આકારનું વેપારી કાર્યાલય. (૨) સરકારી અમલદારને રહેવાનું મથક. (૩) પોલીસ-થાણું. (૪) અનાજ પાણી વગેરે જેમાં ભરી શકાય તેવું માટીનું પોલું કાચું યા પકવેલું સાધન. (૫) ખાળકૂંડી. (૬) નાની કોઠીના આકારનું દારૂખાનું. [૦ કરવી (રૂ.પ્ર.) [સુ.] સગાંઓમાં નાનું વાસણ લહાણામાં આપવું (ન.મા.). ૦ કાકો (રૂ. પ્ર.) હૃષ્ટપુષ્ટ નાના બાળકનું રમૂજી સંબોધન (ન. મા.). ૦ ખોલવી (રૂ. પ્ર.) વેપારી કોઠી કે દુકાન શરૂ કરવી. ૦ ધોઈ કાદવ કાઢવો (રૂ. પ્ર.) મહેનત કરી છૂટ્યા છતાં લાભ ન મેળવવો. (૨) હલકાંને છેડી હલકું સાંભળવું. ૦ બેસવી (-બૅસવી) (રૂ. પ્ર.) દેવાળું કાઢવું]

**કોઠી[2]** (કોઠી) સ્ત્રી. [સં. कपित्थ > પ્રા. कउट्ठ + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય] કોઠાનું ઝાડ, કોઠ

**કોઠી-કૂંડલાં** ન., બ. વ. [જુઓ કોઠી[1]' + 'કૂંડલું.'] અનાજ વગેરે ભરવા માટેનાં નાની કોઠી અને કૂંડાં

**કોઠીમડી** જુઓ 'કોઠીંબડી.'

**કોઠીમડું** જુઓ કોઠીંબડું.'

**કોઠીંબડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કોઠીંબડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] રાજગરાંના ફળોથી વધુ નાનાં કડવાં ફળ આપનારો ચોમાસુ વેલો, કોઠીમડી, કોઠીંબી

**કોઠીંબડું** ન. [જુઓ 'કોઠીંબું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કોઠીંબડીનું ફળ, કોઠીમડું, કોઠીંબું (લીલાંનો બોળો અને એનાં ચીરિયાં કે ફાડાં સૂકવી કાચરી કરવામાં આવે છે.) [-ડાં-બોરછત્ર (રૂ. પ્ર.) બનાવી જવાની–છેતરી જવાની ક્રિયા. -ડે આગ ઊઠવી (-આગ્ય-) (રૂ. પ્ર.) અશક્ય બનવું]

**કોઠીંબી** જુઓ 'કોઠીંબડી.'

**કોઠીંબું** જુઓ 'કોઠીંબડું.'

**કોઠું[1]** ન. [સં. कोष्ठक > પ્રા. कोट्ठअ-] શરીર. (૨) ચહેરો, મોઢું. (૩) (લા.) જાડું ઠીંગણું માણસ. (૪) દિલ, હૃદય. (૫) નાવડું, નાની હોડી. (૬) શેરડીની સુકાઈ ગયેલી આંખો વિનાની કાતળી. [૦ આપવું, ૦ દેવું (રૂ. પ્ર.) ગણકારવું (૨) દરકાર રાખવી. ૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) યુક્તિ કરવી, હિકમત ચલાવવી. (૨) સારું કરવું. ૦ ન આપવું, ૦ ન દેવું (રૂ. પ્ર.) ઉડાઉ રીતે જવાબ આપવો. (૨) સામા માણસને પોતાના મનનો ભાવ સમઝાવા ન દેવો]

**કોઠું[2]** (કોઠું) ન. [સં. कपित्थक- > પ્રા. कउट्ठअ-] કોઠીના ઝાડનું ફળ. [-ઠાં કરમદાં કરવાં (રૂ. પ્ર.) જંગલમાં રખડવું, રખડ્યા કરવું]

**કોઠેદાર** ન. સોદાગરી મશરૂની એક પેટા જાત

**કોઠો** પું. [સં. कोष्ठक- > પ્રા. कोट्ठअ-] પોલાણવાળો ભાગ. (૨) શરીરની અંદરનો કોશના આકારનો પોલો ભાગ. (૩) પેટ. (૪) કૂવા કે વાવની અંદરનો ઊભો પોલો ભાગ. (૫) એવી રીતનું પોલાણવાળું બાંધકામ. (૬) કિલ્લાની દીવાલોને ખૂણે ગોળાકાર અને સીધી દીવાલે ચોરસ કે આડા લંબચોરસ આકારનું બહાર નીકળતું બાંધકામ, બુરજ. (સ્થાપત્ય.) (૭) એવા ઘાટનું સરકારી કચેરીનું બાંધકામ. (૮) જકાતની કચેરી. (૯) આડી ઊભી સમાંતર લીટીઓ-વાળું કે ઊભી લીટીઓવાળું ખાનાં ખાનાંવાળું આલેખન કે આકૃતિ, કોષ્ટક, 'ટેબલ.' (૧૦) અંગરખા ડગલા વગેરે કપડાંનો ગળા આસપાસનો ભાગ. (૧૧) ઘાણીના ખોડ માંહેનો તેલીબિયાં પિલાય તે ખાડો. (૧૨) ધોરિયાનું પાણી માપસર વહેંચવા માટે બાંધેલો મિનારો. (૧૩) પાણી કાઢવાના કોસનો ઉપલો ભાગ. (૧૪) રખડતાં ઢોર પૂરવાનો વાડો. [-ઠા પર બેસવું (-બૅસવું) (રૂ. પ્ર.) વેશ્યા બની બેસવું. -ઠામાં કાંઈ ટકવું (રૂ. પ્ર.) પેટમાં ટકવું. (૨) ગુપ્ત રાખવું. -ઠે ઊતરવું, -ઠે બેસવું (-બૅસવું) (રૂ. પ્ર.) સમઝાઈ જવું. -ઠે પડવું (રૂ. પ્ર.) માફક આવવું. -ઠે પડી જવું (જવું. (રૂ. પ્ર.) ખાસ અસર ન થવી. ૦ છૂટવો, ૦ છૂટી જવો (રૂ. પ્ર.) ઝાડા થવા. ૦ ધીકવો (રૂ. પ્ર.) મનમાં બળ્યા કરવું. ૦ વટલાવવો (રૂ. પ્ર.) દેહ ભ્રષ્ટ કરવો. (૨) નિષિદ્ધ પદાર્થ ખાવો]

**કોડ[1]** પું. [દે. પ્રા. कुड्ड, कोड्ड –આશ્ચર્ય, કૌતુક; कोड्डिय ઉત્કંઠિત-] ઉત્કંઠા. (૨) અભિલાષા, ઉમેદ. [૦ પહોંચવા (-પોંચવા) (રૂ. પ્ર.) ઇચ્છા પાર પડવી. ૦ પૂરવા, ૦ પૂરા કરવા, ૦ પૂરા પાડવા (રૂ. પ્ર.) ઇચ્છા પૂર્ણ કરવી]

**કોડ[2]** (-ડ)[2] (-ડ્ય,-ડ્ય) સ્ત્રી. કારીગર લોકોની કામકાજ કરવાની જગ્યા. (૨) પશુઓને બાંધવાનો વાડો, પ્રમાણ, 'કૅટલ-શેડ'

**કૉડ[3]** સ્ત્રી. [અં.] સમુદ્રમાં થતી એક મોટા પ્રકારની માછલી [નિયમોનો સંગ્રહ

**કોડ[4]** પું. [અં.] કાયદો, નિયમ, કાનૂન. (૨) કાયદાનો–

**કોડ-કૌતુક** ન., બ.વ. [જુઓ 'કોડ[1]' + સં.] ઇચ્છાઓ અને આશ્ચર્યો

**કોડત** (-ત્ય) સ્ત્રી. યુક્તિ, પ્રપંચ, બનાવટ

**કૉડ-લિવર-ઑઇલ** ન. [અં.] કૉડ નામની માછલીના કાળજામાંથી કાઢવામાં આવતું ઔષધોપયોગી તેલ

**કોડલી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'કોડ[1]' + ગુ. 'લું' ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય], **કોડવતી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'કોડ[1]' + સં. °વત્–વતી સ્ત્રી.] કોડવાળી સ્ત્રી, હોંશીલી સ્ત્રી

**કોડ-વર્ડ** પું. [અં.] સાંકેતિક શબ્દ

**કોડાણ** ન. ટેકરી, શિખર, કરાડ

**કોડામણું** વિ. [જુઓ 'કોડ[1]' + ગુ. 'આમણું' ત. પ્ર.], **કોડાયલ** વિ. [જુઓ 'કોડ[1]' દ્વારા.] કોડીલું

**કોડારું** ન. [જુઓ 'કોડ[2]' + ગુ. 'આરું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઢોર બાંધવાની જગ્યા, કોડ ['કોડામણું.'

**કોડાળું** વિ. [જુઓ 'કોડ[1]' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] જુઓ

**કોડિયું[1]** ન. [દે. પ્રા. कोडिय-] નાનું ખાસ પ્રકારનું નાની બેઠકવાળું શકોરું, ચપણિયું, ચાપણું. (૨) મકાનની ભોંનાં બબ્બે પીઢિયાં વચ્ચેનો ગાળો. [-ડિયાં જેવું કપાળ (રૂ. પ્ર.) નાનું કપાળ. (૨) દુર્ભાગ્ય]

**કોડિયું[2]** વિ. [જુઓ 'કોડ[1]'+ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'કોડામણું.' ['વિલ'

**કોડિસિલ** ન. [અં.] 'વિલ'માં સુધારો સૂચવતું પૂર્તિરૂપ

**કોડી[1]** (કોડી) સ્ત્રી. [સં. कपर्दिका > પ્રા. कउड्डिआ] એક ખાસ જાતના દરિયાઈ જીવડાનું કોટલું. (૨) (કોડીનું) એક જૂનું ચલણ. [૦ની કિંમતનું (-કિમ્મત-) (રૂ. પ્ર.) માલ વગરનું, નિર્માલ્ય]

**કોડી[2]** સ્ત્રી. વીસની સંજ્ઞા, કૂડી ['કોડામણું.'

**કોડી[3]** વિ. [જુઓ 'કોડ[1]' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ

**કોડી-કરડો** પું. [જુઓ 'કોડી[3]' + 'કરડો.'] (લા.) એ નામની એક રમત

**કોડી-જાર** (-રય), **કોડી-જુવાર** (-રય) સ્ત્રી. [અસ્પષ્ટ + 'જાર'-'જુવાર.'] એક જાતની સફેદ મોટી જુવાર

**કોડીઝનન** સ્ત્રી. એ નામની એક રમત, તીતિયો-રાણો

**કોડીન** ન. એ નામનો એક માદક પદાર્થ

**કોડી-બંધ** (-બન્ધ) જુઓ 'કૂડી-બંધ.'

**કોડીબાલ** પું. જથ્થાબંધ માલનો વેપારી. (૨) શરાફ, બેંકર

**કોડીલું** વિ. [જુઓ 'કોડ[1]' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] જુઓ 'કોડામણું.'

**કોડું** (કોડું) ન. [સં. कपर्दक > પ્રા. कउड्डुअ-] જુઓ 'કોડી.' (૨) (લા.) અણસમઝુ, મૂર્ખ, રીતભાત વગરનું

**કોડો** (કોડો) પું. [જુઓ 'કોડું.'] કોડીના જ આકારનું મોટું કોટલું. (૨) (લા.) અણસમઝુ, મૂર્ખ માણસ, રીતભાત વગરનો માણસ [જવાનો એક રોગ

**કોઢ[1]** પું. [સં. कुष्ठ > પ્રા. कोढ्ढ, कोढ] ચામડી સફેદ થઈ

**કોઢ[2]** (-ઢય) સ્ત્રી. જુઓ 'કોડ.[2]'

**કોઢણું** વિ. [જુઓ 'કોઢ[1]' + ગુ. 'અણું' ત. પ્ર.] કોઢનો રોગ થયો હોય તેવું, કોઢિયું,

**કોઢરો** પું. [સં. कोटरक- > પ્રા. कोडरअ] જુઓ 'કોટર.'

**કોઢાર** (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કોઢ[2]' દ્વારા.], **-રું** ન. [+ ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કોડ, ગમાણ, કોઢારું

**કોઢિયું** વિ. [સં. कौष्ठिक-क > પ્રા. कोढ्ढियअ-], **-યેલ** વિ. [+ ગુ. 'એલ' ત. પ્ર.] કોઢના રોગવાળું

**કોઢિયો** પું. [જુઓ 'કોઢિયું.'] (લા.) બાજરાના છોડ પીળા થઈ એને ડૂંડાં ન આવે એવા પ્રકારનો રોગ

**કોઢી** વિ. [જુઓ 'કોઢ[1]' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.], **-ઢીલું** વિ. [જુઓ 'કોઢ[1]' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] જુઓ 'કોઢિયું.'

**કોણ[1]** પું. [સં.] ખૂણો

**કોણ[2]** (કોણ) સર્વ. [સં. कः पुनः > અપ. कउण] મુખ્યત્વે માનવને ઓળખવા-જાણવા પ્રશ્નાર્થે વપરાતું સર્વનામ (ગુજરાતી ભાષામાં આનો પર્યાય નથી; 'કયું'માં ભિન્ન ભિન્ન વ્યક્તિ-વસ્તુને તારવવાનો અર્થ છે, 'કોણ' એક વ્યક્તિ માત્રને. ત્રી. વિ. સિવાય એનાં બીજાં રૂપાખ્યાન નથી. અંગ્રેજીમાં 'હૂ' એ 'કોણ'નો પર્યાય છે, 'વ્હિચ' એ 'કયું'નો.) [૦ જાણે (રૂ. પ્ર.) કદાચ]

**કોણ-અંતર** (-અન્તર) ન. [સં., સંધિ વિના] નીચેના કે ઉપરના સ્થાનને સાંધનારી લીટી ક્ષિતિજ-લીટી સાથે કરે તે ખૂણો, 'બેરિંગ'

**કોણક** ન. [સં.] એ નામનું પગના પંજાનું કૂર્ચાસ્થિ

**કોણક-ત્રય** ન. [સં.] પગના ચાપામાંનાં સાત કૂર્ચાસ્થિઓમાંનાં અંતઃકોણક મધ્યકોણક અને બહિષ્કોણક એવાં ત્રણ હાડકાંનો સમૂહ

**કોણ-કાચ** પું. [સં.] પ્રકાશનાં કિરણોનું જુદા જુદા રંગોમાં પૃથક્કરણ કરવા વપરાતો ત્રિકોણાકાર ઘનીભૂત કાચ, 'પ્રિઝમ'

**કોણ-ચૂલિકા** સ્ત્રી. [સં.] ફાચરના આકારની ગાંઠ

**કોણ-છિદ્ર** ન. [સં. कोण-च्छिद्र] જુઓ 'કોણ-વિવર.'

**કોણ-દુ-ભાજક** વિ. [સં. कोण + ગુ. 'દુ' (> સં. द्वय-) + સં.] ખૂણાના સરખા બે ભાગ કરનારું. (ગ.)

**કોણ-બિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [સં., પું.] ખૂણાના જે બિંદુ આગળ ખૂણાની બંને બાજુ મળે છે તે બિંદુ, 'વર્ટેક્સ' [ક્ષુદ્ર

**કોણ માત્ર** (કોણ-) વિ. [જુઓ 'કોણ[2]' + સં.] (લા.) નજીવું,

**કોણ-માન** ન. [સં.] ત્રિકોણ-મિતિમાં અંતર માપવાનું યંત્ર, 'થિયોડોલાઇટ'

**કોણ-માપક** વિ., ન. [સં.] ખૂણો માપવાનું સાધન, 'પ્રોટ્રેક્ટર'

**કોણ-વિવર** ન. [સં.] જતુકાસ્થિની દરેક મોટી પાંખની ઉપરની બાજુના પાછલા ભાગમાં મૂળ પાસે આવેલું એક છિદ્ર, કોણ-છિદ્ર

**કોણ-વૃત્ત** ન. [સં.] ઉત્તર-પૂર્વથી દક્ષિણ-પશ્ચિમ અથવા ઉત્તર-પશ્ચિમથી દક્ષિણ-પૂર્વ તરફ જતું દેશાંતર વૃત્ત. (ખગોળ.)

**કોણ-શંકુ** (-શઙ્કુ) પું. [સં.] કોણવૃત્તમાં તેમજ ઉન્મંડળમાં ન હોય તેવી સૂર્યની સ્થિતિ. (ખગોળ.)

**કોણાકાર** પું. [સં. कोण + आ-कार], **કોણાકૃતિ** સ્ત્રી. [સં. कोण + आ-कृति] ખૂણાનો ઘાટ. (૨) વિ. જેમાં ખૂણો પડ્યો હોય તેવા ઘાટનું

**કોણાર્ક** પું. [સં. कोण + अर्क] ઓરિસ્સામાં જગન્નાથપુરીથી થોડે દૂર શિલ્પસ્થાપત્યના ઉત્તમ નમૂનારૂપ એ નામના મંદિર-માંના સૂર્યદેવ. (સંજ્ઞા.) (૨) એ સ્થાન (સંજ્ઞા.)

**કોણાંતર** (કોણાન્તર) ન. [સં. कोण + अन्तर] જુઓ 'કોણ-અંતર.' [મારવું

**કોણિયાટવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'કોણી'- ઉપરથી ના. ધા.] કોણીએ

**કોણી[1]** વિ. [સં., પું.] ખૂણાવાળું, ખૂણાના આકારવાળું

**કોણી[2]** (કોઃણી) સ્ત્રી. [સં. कफोणिका > પ્રા. कहोणिआ] બાવડાનો મધ્ય ભાગ જ્યાંથી વળે છે ત્યાંની પાછલી બાજુનો અણીદાર ભાગ. [૦ કોણી જેવડાં કાઢવાં (કે મૂકવાં) (-કોઃણી-) (રૂ.પ્ર.) બહુ બીક અનુભવવી. ૦નો ગોળ (-ગોળ) (રૂ.પ્ર.) ખૂબ મુશ્કેલ કામ. ૦ મારીને (રૂ. પ્ર.) આપ-હોશિ-યારીથી, સ્વપરાક્રમથી. ૦ વીંઝવી (રૂ. પ્ર.) આગળ પડી જોશભેર કામ કરવું. (૨) પોતાનું અભિમાન દેખાડવું]

**કોણી-માર** (કોઃણી-) વિ. [જુઓ 'કોણી[2]' + 'મારવું.'] (લા.) માથાભારે. (૨) બળજબરીથી પોતાનો માર્ગ કાઢનારું

**કોણે** (કોણે) સર્વ., ત્રી. વિ. [જુઓ 'કોણ[2]' + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] કઈ વ્યક્તિએ ?

**કોણેરી** સ્ત્રી. [સં. कोण દ્વારા] ખૂણો

**કોત** પું. ગઢ કે કિલ્લાનો નાનો દરવાજો, ગઢની બારી

**કોતર[1]** (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ કોતરવું.'] કોતરવાની ક્રિયા, કોતરણી

**કોતર[2]** ન. [જુઓ 'કોતરવું.] પહાડમાં કુદરતી રીતે કોતરાઈ ને

પડેલો ઘાટઘૂટ વિનાનો ગુફા જેવો ભાગ. (૨) બે દાંત વચ્ચેનો પોલો ભાગ [કળા, શિલ્પ

**કોતર-કામ** ન. [જુઓ 'કોતરવું[1]'+'કામ[2]'] કોતરણી, નકશી-

**કોતરડું** ન. [જુઓ 'કોતર[2]' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનું કોતર, બોડ

**કોતરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કોતરવું' + ગુ. 'અણી' ક્રિયાવાચક કૃ. પ્ર.] કોતરવાની ક્રિયા, કોતર-કામ. (૨) કોતર-કામનું મહેનતાણું.

**કોતરણું** ન. [જુઓ 'કોતરવું' + ગુ. 'અણું' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] કોતરવાનું સાધન, કડિયાનું ટાંકણું. (૨) ખોતરણું. (૩) ઘોડાના ડાબલામાંથી કચરો કાઢવાનું સાધન, ખોતરણી

**કોતર-લેખ** પું. [જુઓ કોતર[1] + સં.] (પથ્થર કે ધાતુમાં) કોતરેલો લેખ, ઉત્કીર્ણ લેખ, 'એપિગ્રાફ' (દ. બા.)

**કોતર-વાસી** વિ. [જુઓ કોતર[2]' + સં. 'વાસી.' પું.] કોતરો-માં વસનારું

**કોતરવું** સ. ક્રિ. [રવા.] અણીદાર સાધનથી ખણી કાઢવું, કોરવું, આછું આછું ખોતરવું કે ખોદી કાઢવું. (૨) કોતર-કામ કરવું, નકશી-કામ કરવું. [કોતરી ખાવું (રૂ. પ્ર.) સામાને અંધારામાં રાખી તત્ત્વ કે સત્ત્વ ખેંચી લેવું, નિર્માલ્ય બનાવી નાખવું] **કોતરાવું**, કર્મણિ., ક્રિ. **કોતરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કોતરાવવું, કોતરાવું** જુઓ 'કોતરવું'માં. [ખાડી

**કોતરું** ન [જુઓ 'કોતર[2]'+ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] (લા.) નાની

**કોતલ** પું. [તુર્કી. 'કૌતલ્'] અમીર લોકોની સવારીનો ખાસ ઘોડો (રાજા-રજવાડાંઓની સવારીમાં શણગારીને ચલાવવામાં આવતો તે તે સવાર વિનાનો તેજી ઘોડો) [લશ્કરી ટુકડી

**કોતલ-ગારદ** પું. [અં. ક્વૉર્ટરગાર્ડ્] છાવણીનું રક્ષણ કરનાર

**કોતા** વિ. [ફા. કોતાહ્] ટૂંકું, સંક્ષિપ્ત. (૨) અપૂર્ણ

**કોતાઈ** સ્ત્રી. [ફા. કોતાહી] સંક્ષેપ, ટૂંકાણ. (૨) અપૂર્ણતા, ખામી, ઊણપ, ટાંચ, કસર

**કોતાર** જુઓ 'કુંતાર.'

**કોતાહ** વિ. [ફા.] જુઓ 'કોતા.' [**૦કરવું** (રૂ. પ્ર.) સાહ્ કરવું. (૨) ગોઠવવું. (૩) મતભેદ દૂર કરી સમાધાન કરવું]

**કોતાહી** સ્ત્રી. [ફા.] જુઓ 'કોતાઈ.'

**કોતીડું** વિ. લુચ્ચું. (૨) ચાલાક. (૩) ન. બચલું

**કોથ** પું. [સં.] કોહવાણ, સડો. (૨) આંખનો એક રોગ

**કોથમી, ૦ર** (રચ), -**રી** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. कुत्थुंमरी] ધાણાભાજી

**કોથલાદવું** સ. ક્રિ. બગાડવું

**કોથળી** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. कोत्थलिआ] નાનો કોથળો, થેલી, ખલેચી. (૨) વૃષણ, પેલ. [**૦એ મેળ** (-મેળ) (રૂ.પ્ર.) હિસાબ લખ્યા વિનાનો મેળ. **૦ છોડામણી** (રૂ. પ્ર.) નાણાં વ્યાજે લેતી વખતે ધીરનારને અપાતી હકસી. **૦નું મોં સાંકડું** (-મોં:-) (રૂ. પ્ર.) કંજૂસ. **૦ માંડવી** (રૂ. પ્ર.) વેપાર કરવો. **૦વાળો** (રૂ. પ્ર.) વાણિદ]

**કોથળી-સાંથ** (-થ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ કોથળી' + 'સાંથ.'] પૂર્વે દુકાનદારો મુખ્ય સત્તાને કરની રકમ મોકલતા ત્યારે ભરાયા પછી થોડી હકસી પરત કરવામાં આવતી એ રકમ

**કોથળો** પું. [ દે. પ્રા. कोत्थलअ-] શણ કે એવા કાપડનો ત્રણ બાજુ બંધ અને ઉપરની બાજુએ ખુલ્લો—અનાજ કે બીજી વસ્તુઓ ભરી મોઢાનો ભાગ સીવી લેવાય કે બાંધી લેવાય તેવો—થેલો. [-ળા જેવું (રૂ. પ્ર.) ઢીલું ઢફ.—ળામાં પાંચશેરી (રૂ. પ્ર.) મજભમ નુકસાન કરવું. -ળામાં બિલાડું (રૂ. પ્ર.) ધાર્યું હોય કાંઈક અને કસ વિનાનું પરિણામ આવવું. -**ળે ઘાલવું** (રૂ. પ્ર.) ચર્ચા બંધ કરવી. -**ળે ચાંલ્લો** (રૂ. પ્ર.) કન્યાપક્ષ તરફથી વરપક્ષની જાનનાંને અપાતી ઊચક રકમ (પહેરામણી માટે). -**ળે જવું** (રૂ. પ્ર.) કેદ થવું. **૦ કરવો** (રૂ. પ્ર.) કેદ કરવું. (૨) કોથળામાં માલ ભરી વેચવા જવું]

**કોથો** પું. ગુસ્સો

**કોદ[1]** (-દ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોદવું.'] (લા.) ખણખોદ, ચાડી-ચૂગલી

**કોદ[2]** ન. ખાતર

**કોદડ** (કૉદડ) ન. [જુઓ 'કોદો.'] દાળભાત કે એકથી વધુ પદાર્થનો ખાતાં વધેલો એઠવાડ, કોદો

**કોદરા** પું., બ. વ. [સં. कोद्रवक- > પ્રા. कोद्दरअ-] એક જાતનું ખડ-ધાન્ય [ભરડયા પછી એમાંથી નીકળતા કણ

**કોદરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કોદરો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કોદરાને

**કોદંડ** (કોદણ્ડ) ન. [સં., પું., ન.] ધનુષ, કામઠું. (૨) વર્તુળની કિનારીનાં કોઈ પણ બે બિંદુઓને જોડવાથી થતા બે ટુકડાઓમાંનો ધનુષાકાર તે તે ટુકડો. (ગ.)

**કોદાળ** (કૉદાળ) વિ. [જુઓ 'કોદો' + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.] ખાતાં કોદો પડયો રહે એટલું ખાનારું, ખાધોકડું, ખાઉધર. (૨) (લા.) જંગલી, અવિવેકી. (૩) રોંચું, ગમાર. (૪) કદરૂપું. (૫) જાડી બુદ્ધિનું, મૂર્ખ

**કોદાળવું** (કૉદાળવું) સ. ક્રિ. [જુઓ 'કોદાળ,' ના. ધા.] (લા.) અકરાંતિયા થઈ ખાવું, ઝોંસટવું

**કોદાળી** (કૉદાળી) સ્ત્રી. [સં. कुद्दालिका > પ્રા कुद्दालिआ, कोद्दालिआ, તેમ જુઓ 'કોદાળો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નાના હાથાવાળો કોદાળો

**કોદાળો** (કૉદાળો) પું. [સં. कुद्दालक- > પ્રા. कुद्दालअ, कोद्दालअ-] લાંબા હાથાવાળી મોટી કોદાળી

**કોદી[1]** (કૉદી) સ્ત્રી, [જુઓ 'કોદું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઘરડી ભેંશ [કોઈક વાર

**કોદી[2]** ક્રિ. વિ. ['કોઈ દિવસે'નું લાઘવ] કોઈ દિવસે,

**કોદું** (કૉદું) ન. [રવા.] કોદડ. (૨) ઢોર ન ખાય તેવું નકામું ઘાસ. (૩) (લા.) થોડું કે નહિ જેવું દૂધ આપ-નારી ઘરડી ભેંશ

**કોદો** (કૉદો) પું. [જુઓ 'કોદું.'] કોદડ. (૨) કૂચો, કચરો. (૩) કોદાળ આદમી [સડી ગયેલું

**કોધું** વિ. [સં. कोथित- > શૌ. પ્રા. कोधिअ-] કોહી ગયેલું,

**કોનું** (કૉ:નું) સર્વ., વિ. [સં. કિમ્‌ના વિકાસમાં જૂ. ગુ. કુહુ + ગુ. 'નુ' છ. વિ. ના અર્થનો અનુગ] કેનું ? (આ શબ્દરૂપનું અંગ કોના- (કૉ:ના-), એને વિભક્તિના અર્થ આપતાં 'થી' 'માં' વગેરે વિભક્તિ. અનુગ તેમજ વિભક્તિ-અર્થ આપતાં બીજા ના.યો. લાગીને રૂપો પ્રચલિત છે.)

**કોને** (કૉ:ને) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કોનું;' એ જ પ્રક્રિયાએ વિકસિત 'ને' અનુગ] કેને ? [અંતર્ગોળ, કૉંકેવ

**કોન્કે(૦ઇ)વ** (કૉન્કેઇવ) વિ. [અં.] વર્તુળાકાર ખાડાવાળું,

**કોન્ક્રીટ** (કૉન્ક્રીટ) વિ. [અં.] મજબૂત. (૨) ન. ચૂના-રેતી-

કાંકરીનું કે સિમેન્ટ-રેતી-કાંકરી-કપચીનું થઈ થયેલું મિશ્રણ

**કૉન્ગ્રેસ** (કૉઙ્ગ્રેસ) સ્ત્રી. [અં.] પ્રતિનિધિ-સભા. (૨) દેશના સ્વાતંત્ર્ય માટે સ્થાપી હતી તે હિંદી મહાસભા. (સંજ્ઞા.)

**કૉન્ગ્રેસ-મૅન** (કૉઙ્ગ્રેસ-) પું. [અં.] પ્રતિનિધિ-સભાનો સભ્ય. (૨) હિંદી મહાસભાનો સભ્ય

**કૉન્ગ્રેસવાદી** (કૉઙ્ગ્રેસ-) વિ. [અં. 'કૉન્ગ્રેસ' + સં. વાદી પું.] કૉન્ગ્રેસ પક્ષનું

**કૉન્ઝર્વેટિવ** (કૉન્-ઝર્વેટિવ) વિ. [અં.] રૂઢિચુસ્ત. (૨) રૂઢિચુસ્ત રાજકીય પક્ષનું (ખાસ કરી ઇંગ્લૅન્ડનું)

**કૉન્ટિનેન્ટલ** (કૉણ્ટિનેણ્ટલ) વિ. [અં.] ગ્રેટ બ્રિટન અને આયર્લૅન્ડ સિવાયના યુરોપના બીજા દેશોને લગતું

**કૉન્ટૂર** (કૉણ્ટૂર) સ્ત્રી. [અં.] સીમા-રેખા

**કૉન્ટ્રાસ્ટ** (કૉણ્ટ્રાસ્ટ) પું. [અં.] વિરોધ બતાવનારી સરખામણી

**કૉન્ટ્રૅક્ટ** (કૉણ્ટ્રૅક્ટ) પું. [અં.] કંટ્રાટ, ઇજારો, ઠેકો. (૨) પરસ્પરની શરતોનો દસ્તાવેજ કે લખત, કરાર

**કૉન્ટ્રૅક્ટર** પું. [અં.] કંટ્રાટ લેનાર, ઇજારદાર, ઠેકો લેનાર, શરતોથી કામ લઈ કરી આપનાર

**કૉન્ડોમ** (કૉણ્ડોમ) ન., સ્ત્રી. [અં.] કુટુંબ-નિયોજન માટે વપરાતી પુરુષો માટેની રબરની ટોટી

**કૉન્ડ્રૂમ** (કૉણ્ડ્રૂમ) ન. [અં.] મિલમાં તાણા-ખાતામાં કાંજી આપવાનું યંત્ર

**કૉન્ફરન્સ** સ્ત્રી. [અં.] પરિષદ, સંમેલન [ખાનગી

**કૉન્ફિડેન્શિયલ** વિ. [અં.] પ્રગટ ન કરવા જેવું, ગોપ્ય,

**કૉન્ફેડરેશન** સ્ત્રી. [અં.] સરખો દરજ્જો ધરાવતાં રાજ્યોનું એક પ્રકારનું સમવાય-તંત્ર [ધર્મસંસ્થાપક. (સંજ્ઞા.)

**કૉન્ફ્યૂશિયસ** પું. [અં.] બુદ્ધનો સમકાલીન ચીનનો એક

**કૉન્વેક્શન** ન. [અં.] પ્રવાહી અથવા હવામાં મોજાં માર-ફત એક સ્થળેથી બીજે સ્થળે થતો ઉષ્ણતાનો ફેલાવો

**કૉન્વેક્સ** વિ. [અં.] ઊપસી આવે તેવું બાહ્યગોળ

**કૉન્વેન્ટ, કૉન્વેંટ** (કૉન્વેણ્ટ) ન. [અં.] ખ્રિસ્તી સ્ત્રી-સાધુઓનો મઠ કે શાળા

**કૉન્વોકેશન** ન. [અં.] પદવીઓ અર્પિત કરવા માટે વિશ્વ-વિદ્યાલયોના સભ્યોનો સમારંભ, પદવીદાન-સમારંભ

**કૉન્વોય** ન. [અં.] વળાવિયાં-વહાણ-આગબોટ કે વિમાન. (૨) પું. વળાવિયો પુરુષ [જલસો

**કૉન્સર્ટ** પું. [અં.] સંગીત નૃત્ય વગેરે લલિત કાર્યક્રમોનો

**કૉન્સલ** પું. [અં.] નાનાં પરરાજ્યોમાં મોટાં રાજ્યોનો રહેતો એલચી

**કૉન્સ્ટેબલ** વિ. [અં.] પોલીસ-ખાતાનો તે તે સિપાઈ

**કૉન્સ્ટેબ્યુલરી** સ્ત્રી. [અં.] પોલીસ-દળ [એલચી-ખાતું

**કૉન્સ્યુલે(૦ઇ)ટ** ન. [અં.] વિદેશમાંનું તે તે કૉન્સલનું

**કોપ** પું. [સં.] ક્રોધ, ગુસ્સો, રોષ. [૦ થવો (રૂ. પ્ર.) નાશકારક આપત્તિ આવવી]

**કોપટી(-ડી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'કોપટું(-ડું)' ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] પોપડી, ખપોટી. (૨) રોટલા-રોટલી-પૂરી ઉપરનું પડ

**કોપટું(-ડું)** ન. ચૂરમું ખાંડતાં ચળાયે બાકી રહેતાં જાડાં અને કઠણ ગોટાં. (૨) ગૂમડા કે વાગેલા ઘા ઉપરનું વળતું ભીંગડું

**કોપણ** ન. કટકટિયાપણું, કચકચિયાપણું, ચીકણાપણું

**કોપનીય** વિ. [સં.] ગુસ્સે કરવા-કરાવા જેવું

**કોપર** (-રથ) સ્ત્રી. નવો ફણગો, તાજો અંકુર

**કૉપર** ન. [અં.] તાંબું

**કૉપર-બરાસ** ન. [અં. કૉપર-બ્રાસ્] તાંબા-પિત્તળના મિશ્રણથી બનતી એક મિશ્ર ધાતુ

**કૉપર-સલ્ફે(૦ઇ)ટ** ન. [અં.] મોરથુથુ

**કોપરાટવું** સ. ક્રિ. [સં. कूर्पर > પ્રા. कुप्पर, .कोप्पर દ્વારા ના. ધા.] કોણીએ કોણીએ મારવું, કોણિયાટવું

**કોપરા-પાક** પું. [જુઓ 'કોપરું' + સં.] નાળિયેરનાં કોપરાં છીણીને બનાવેલું એક મિષ્ટાન્ન. [૦ આપવો (રૂ. પ્ર.) માર મારવો]

**કોપરિયું** વિ. [સં. कूर्पर > कुप्पर, कोप्पर + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કોણવાળું, ખૂણા પડતું. (૨) કોણી. (૩) (લા.) ખેતરમાં ખેડ કરતી વખતે શેઢા બાજુ વધતી કોણ જેવી ત્રાંસી જમીન [આંબાની એક જાત

**કોપરિયો** પું. [જુઓ, 'કોપરિયું.'] (લા.) એ નામની

**કોપરી** જુઓ 'ખોપરી.'

**કોપરું**[૧] ન. [સં. कर्पर- > પ્રા. कप्पर 'ખોપરી'-ઘાટના સામ્યે] (લા.) નાળિયેરની અંદરનો જામેલો ગર, ટોપરું. [-રાં જોખવાં (રૂ. પ્ર.) ઝોકાં ખાવાં]

**કોપરું**[૨] ન. બારી-બારણાના ચણતરમાં એઓની વચ્ચેની દીવાલનો તે તે ભાગ. [-રાં ખાંચવાં (રૂ. પ્ર.) મોસાળના પાણામાં ખાંચો મારવો]

**કોપવું** અ. ક્રિ. [સં. कुप् > कोप्- તત્સમ] કોપ કરવો, ગુસ્સે થવું, ક્રોધ કરવો, રોષે ભરાવું. કોપાવું ભાવે., ક્રિ. કોપાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**કોપાક્રાંત** (-ક્રાન્ત) વિ. [સં. कोप + आ-क्रान्त] જેને કોપ ચડ્યો છે તેવું, ખિજવાયેલું [ઘણો જ ગુસ્સો

**કોપાગ્નિ** પું. [સં. कोप + अग्नि] ક્રોધરૂપી અગ્નિ, ક્રોધાગ્નિ,

**કોપાયમાન** વિ. [સં., પ્રે.નું વર્ત. કૃ.] ગુસ્સે કરવામાં આવતું

**કોપાવવું, કોપાવું** જુઓ 'કોપવું'માં.

**કોપાવિષ્ટ** વિ. [સં. कोप + आ-विष्ट] જેનામાં કોપે પ્રવેશ કર્યો છે તેવું, ક્રોધે ભરાયેલું

**કોપિત** વિ. [સં.] ગુસ્સે કરેલું

**કૉપિંગ** (કૉપિઙ્ગ) સ્ત્રી. [અં.] મકાનની પીઠિકાનો કંદોરો

**કોપી** વિ. [સં., પું.] કોપવાળું, ક્રોધી, રુષ્ટ

**કૉપી** સ્ત્રી. [અં.] પ્રતિલેખ, નકલ. [૦ કરવી (રૂ. પ્ર.) બીજામાં ચોરીથી જોઈ ને લખી લેવું]

**કોપીન** સ્ત્રી. [સં. कौपीन ન.] લંગોટી

**કૉપી-બુક** સ્ત્રી. [અં.] (અક્ષર સુધારવા ઘૂંટવાની) અક્ષર-પોથી, દોપિસ્તાં, દસ્કત-શિક્ષક પોથી

**કૉપી-રાઇટ** પું. [અં.] પોતાની કૃતિ કે રચનાના એકહથ્થુ હક્ક, માલિકી હક્ક, કૃતિ-સ્વામિત્વ

**કોપો** પું. કોણી

**કોપ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'કોપનીય.'

**કૉફી** સ્ત્રી. [અં.] એક જાતના ઝાડનાં બી, બૂંદ-દાણા. (૨)

બૂંદ-દાણા સેકી કરેલા ભૂકાનું ચા જેવું પીણું
કૉફી-ખાનું ન. [+ જુઓ 'ખાનું.'] કૉફીની હૉટેલ
કૉબ (-બ્ય) સ્ત્રી. સપાટી ઉપરની ચૂના સિમેન્ટ વગેરે જાતના કૉન્ક્રીટની ઠોકીને બેસાડવામાં આવતી થાપ. (૨) એ માટેનું મોગરી જેવું લાકડાનું સાધન
કૉબકારી સ્ત્રી. [જુઓ 'કૉબ' દ્વારા.] કૉબની થાપ
કોબાડ, -ર વિ. જુઓ 'કબાડ.' (૨) કડવી વાણીવાળું. (૩) ભોળું-ભોટ, નિષ્કપટી. (૪) સાહસિક. (૫) કદરૂપું
કોબાલ્ટ સ્ત્રી. [અં.] એક જાતની સફેદ ધાતુ. (ર. વિ.)
કોબાવારી સ્ત્રી. [ફા.] મારવું-થાપવું એ. (૨) ખાંડણિયો
કોબાવાળી જુઓ "કૂબાવાળી.'
કોબિયો પું. એ નામનો એક વેલો
કોબી, ૦જ સ્ત્રી. [પોર્યુ. કૌવે, અં. કૅબેઇજ્] જેનો પડોવાળો ગોટો થાય છે અને એ પડોની ઝીણી ઝીણી કાપલી કરી શાક કરવામાં આવે છે તે વનસ્પતિ, કરમ-કલ્લો
કોબી-તાડ ન. સોપારીના જેવું એક જાતનું તાડ
કોબું ન. કન્યાદાન-વિધિ પૂરો થતાં જે ઓરડામાં જાય તે ઓરડો, માયરું. (૨) ન. ઠૂંઠું. (૩) તરેલું
કોબું વિ. ઠોઠ
કોબો પું. કાંઈક કાંકરીવાળી ઊંચાણવાળી ખેતરાઉ જમીન. (૨) નદીમાં પાણીનું પૂર આવતાં ભોંયતળિયે થયેલો ઝીણી ધૂળનો ઢગલો [જાતનો સાપ, નાગ
કોબ્રા પું. [અં.] કાળા રંગનો ફેણ ચડાવનારો એક ઝેરી
કોમ (કૉમ) સ્ત્રી. [અર. કવ્મ્] એક જ સંજ્ઞાથી સમાન ધર્મ-કર્મવાળો પ્રજા-સમુદાય, નાત-જાત, ફિરકો, 'કૉમ્યુનિટી'
કૉમર્સ પું. [અં.] વાણિજ્ય, વેપાર
કૉમર્સિયલ વિ. [અં.] વેપારને લગતું
કૉમન-વેલ્થ ન. [અં.] જૂના બ્રિટિશ સામ્રાજ્યમાંથી છૂટા પડેલા દેશોનો સમૂહ કે મંડળ
કોમલ(-ળ) વિ. [સં.] કૂણું, કુમળું, મુલાયમ, નરમ, મૃદુ. (૨) નાજુક, સુકુમાર. (૩) કર્કશતા વિનાનું, મધુર
કોમલ(-ળ)-તમ વિ. [સં.] ખૂબ કોમળ
કોમલ(-ળ)-તર વિ. [સં.] વધારે કોમળ
કોમલ(-ળ)-તા સ્ત્રી. [સં.], -તાઈ સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.], કોમલ-ત્વ ન. [સં.] કોમળપણું
કોમલાસ્થિ ન. [સં. कोमल + अस्थि] કૂણું હાડકું, 'કાર્ટિ-લેઇજ'
કોમલાંગી (-લાઙ્ગી) સ્ત્રી. [સં. कोमल + अङ्ग + સં. ई. સ્ત્રીપ્રત્યય] કોમળ અંગોવાળી સ્ત્રી
કોમ-વાદ (કૉમ-) પું. [જુઓ 'કોમ' + સં.] તે તે ફિરકાનો પોતાની કોમનું જ હિત કે સ્વાર્થ સાધવાના પ્રકારનો મત-સિદ્ધાંત, કોમી-વાદ. 'કૉમ્યુનલિઝમ'
કોમવાદી (કૉમ-) વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કોમવાદમાં માનનારું, 'કૉમ્યુનલિસ્ટ,' 'સેક્ટેરિયન'
કોમળ જુઓ 'કોમલ.'
કોમળ-તમ જુઓ 'કોમલ-તમ,'
કોમળ-તર જુઓ 'કોમલ-તર.'
કોમળ-તા જુઓ 'કોમલ-તા.'
કોમળતાઈ જુઓ 'કોમલતાઈ'
કોમળ-ત્વ જુઓ 'કોમલ-ત્વ.' [વેલ, બાલ-બિલ્વ
કોમળ-વેલ (-લ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'વેલ,'] એ નામની એક
કૉમા પું. [અં.] અલ્પવિરામનું ચિહ્ન. (વ્યા.) (૨) મીઠો પેશાબ વગેરે પ્રકારના રોગોમાં આવી જતી મૃત્યુના જેવી પરિસ્થિતિ, મૂર્છાનો એવો એક પ્રકાર
કોમાભિમાન (કૉમા-) ન. [જુઓ 'કોમ' + સં. अभि-मान પું., ભાષા-સંકર] પોતાની કોમનું અભિમાન, કોમ-વાદ
કોમાસ્મિતા (કૉમા-) સ્ત્રી. [જુઓ 'કોમ' + સં. अस्मि-ता, ભાષા-સંકર] કોમાભિમાન, કોમ-વાદ, 'કૉમ્યુનલિઝમ' (બ. ક .ઠા.)
કૉમિક વિ. [અં.] હાસ્યરસથી ભરેલું, રમૂજી. (૨) ન. હાસ્યરસની નાટચરચના. (નાટ્ય.) (૩) મજાક-ભરેલી કોઈ પણ વાત, વિનોદ, ફારસ
કોમી (કૉમી) વિ. [જુઓ 'કોમ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.], -મીય (કૉમીય) વિ. [જુઓ 'કોમ' + સં. ईय ત. પ્ર.] તે તે કોમને લગતું, 'સેક્ટેરિયન' [(નાટ્ય.)
કૉમેડી સ્ત્રી. [અં.] હાસ્યરસપ્રધાન નાટ્ય-કૃતિ, પ્રહસન.
કૉમોડોર પું. [અં.] નૌકા-સૈન્યનો મુખ્ય અધિકારી. (૨) વેપારી જહાજનો મુખ્ય અધિકારી, 'કૅપ્ટન'
કૉમ્પાઉન્ડ (-ઉણ્ડ) જુઓ 'કંપાઉંડ.'
કૉમ્પાઉન્ડર (-ઉણ્ડર) જુઓ 'કંપાઉંડર.'
કૉમ્પાર્ટમેન્ટ (-મેણ્ટ) જુઓ 'કંપાર્ટમેંટ.'
કૉમ્પિટન્ટ (-ટણ્ટ) વિ. [અં.] કામ કરવાની શક્તિ ધરાવતું, ક્ષમ
કૉમ્પેન્સેશન ન. [અં.] નુકસાનીનો બદલો વાળી આપવો એ, વળતર. (૨) એ રીતે આપવાની વસ્તુ વગેરે
કૉમ્પોઝ ન. [અં.] છાપખાનામાં બીબાં ગોઠવવાં એ, 'કૉમ્પોઝિંગ'
કૉમ્પોઝિટર વિ. [અં.] છાપખાનામાં બીબું ગોઠવનાર કારીગર
કૉમ્પોઝિંગ (-ઝિઙ્ગ) ન. [અં.] જુઓ 'કૉમ્પોઝ.'
કૉમ્પોસ્ટ ન. [અં.] વૈજ્ઞાનિક પદ્ધતિએ કચરો છાણ મૂત્ર વગેરેના મિશ્રણથી બનાવવામાં આવતું ખાતર
કૉમ્પ્લિમેન્ટરી (-મેણ્ટરી) વિ. [અં.] માન મહેરબાની કે બક્ષિસ તરીકે આપેલું કે લીધેલું (પાસ પુસ્તક વસ્તુ વગેરે)
કૉમ્યુનલિઝમ ન. [અં.] જુઓ 'કોમ-વાદ.'
કૉમ્યુનિ-ઝમ ન. [અં.] સમાજનાં બધાં અંગોની કક્ષા એક જ હોઈ શકે એવા પ્રકારનો મત-સિદ્ધાંત, સામ્યવાદ, સમાજવાદ
કૉમ્યુનિસ્ટ વિ. [અં.] કૉમ્યુનિ-ઝમમાં માનનાર, સામ્યવાદી, સમાજવાદી
કોય (કોઇ) સ્ત્રી. કાબર જેવડું એક વગડાઉ પક્ષી
કોયડો (કોઇડો) પું. [સં. कौतुक- > પ્રા. कोउअ- + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર. 'જિજ્ઞાસા' કે આશ્ચર્ય બતાવે તેવું] અટપટો પ્રશ્ન, ગૂંચવણ ભરેલો અને નવાઈ ઉપજાવે તેવો પ્રશ્ન, કૂટ-પ્રશ્ન, 'પ્રૉબ્લેમ.' (૨) સમસ્યા, ઉખાણો, પ્રહેલિકા. [૦ ઉકેલવો (રૂ. પ્ર.) અઘરા પ્રશ્નોનો ખુલાસો કાઢવો ]

**કોયતું** (કૉઇતું) ન. લાકડાં ફાડવા માટે વપરાતું એક હથિયાર. (૨) ગુના કરનારી જાતના લોકો રાખે છે તેવો છરો. (૩) દાતરડું. [**આયતા પર કોયતું** (-કૉઇતું) (રૂ. પ્ર.) વગર મહેનતે વસ્તુ મેળવે કે મેળવવા પ્રયત્ન કરે એ ]

**કોયતો** (કૉઇતો) પું. [ જુઓ 'કોયતું.'] કોયતું. (૨) માંસ કાપવાનો મોટો છરો. (૩) નાળિયેરનાં છોલાં ઉખેડવાનું અણીદાર સાધન. (૪) તાડના ઝાડને છેદ પાડવાનું હથિયાર

**કોયમાક** (કૉઇમાક) સ્ત્રી. ઈંડાની સફેદી અને ઘીમાં તળેલી ડુંગળીની બનાવેલી એક પ્રકારની રોટલી

**કોયલ**[1] (કૉયલ) સ્ત્રી. [સં. कोकिल > પ્રા. *कोइल पुं.] કોકિલની માદા. (૨) એ નામની એક ફૂલ-વેલ

**કોયલ**[2] (કૉયલ) પું. મંદિરનો આગલો ઘૂમટ. (સ્થાપત્ય.)

**કોયલડી** (કૉયલ-) સ્ત્રી. [ જુઓ 'કોયલ[1]' + ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ] કોયલ. (પદ્યમાં.)

**કોયલા-કોઠી** (કૉઇલા) સ્ત્રી. [ જુઓ 'કોયલો' + 'કોઠી.[1]'] આગબોટ આગગાડી વગેરેને કોલસા લેવાનું મથક

**કોયલી**[1] (કૉઇલી ) સ્ત્રી. [ જુઓ 'કોયલ[1]' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ] (લા.) એક જાતની કોયલના જેવા રંગની બકરી. (૨) ગળાનો એક રોગ, 'ડિપ્થેરિયા'

**કોયલી**[2] (કૉઇલી) સ્ત્રી. [ જુઓ 'કોયલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) પેટ બેસી જવું એ, પેટમાં ( અનાજ નહિ જતાં બળતરાને કારણે) ખાડો પડવો એ. (૨) તકલીફ, શ્રમ. (૩) મંદવાડ, દુઃખ. [**પેટમાં કોયલી પડવી** (-કૉઇલી) (રૂ. પ્ર.) અત્યંત ભૂખ લાગવી ]

**કોયલી**[3] (કૉઇલી) સ્ત્રી. નખલીનો એક ભાગ. (૨) મંદિરના અંદરના ભાગનું ચોગાન

**કોયલી-હાર** (કૉઇલી-) પું. કંઠમાં પહેરવાનો એક દાગીનો

**કોયલો**[1] (કૉઇલો) પું. [સં. कोकिलक- > પ્રા. कोइलअ-] નર-કોકિલ, કોયલનો નર

**કોયલો**[2] (કૉઇલો) પું. [ દે. પ્રા. *कोइला સ્ત્રી. + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ] લાકડાનો ઠરી ગયેલો અંગાર

**કોયવારો** (કૉઇવારો) પું. કરોળિયો

**કોયા-બોલું** વિ. [ જુઓ 'કોયું' + 'બોલવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર. ] વાતોડિયું, બોલ બોલ કર્યા કરનારું. (૨) બોલવામાં દોઢડાહ્યું

**કોયા-લાડુ** પું., બ. વ. [ જુઓ 'કોયું' + 'લાડુ.'] દોઢું [બમણું ઘી નાખી કરેલા લાડુ

**કોયી** સ્ત્રી. ખોખા પાસે મળતી એક જાતની માછલી

**કોયું** વિ. [સર૦ 'કોહ્યું.'] વાચાળ, બહુબોલું, બોલકણું. (૨) દોઢડાહ્યું. (૩) સ્વભાવનું ચીકણું

**કોયેટ** ન. છોકરું [વનસ્પતિ)

**કોયો વડ** પું. [અસ્પષ્ટ+જુઓ 'વડ.'] વરણો (એક

**કોર**[1] પું. [સં.] વનસ્પતિમાં નવાં પાંદડાં ફૂટયાં હોય એવી પ્રત્યક્ષ થતી સમૃદ્ધિ, ફૂટ

**કોર**[2] સ્ત્રી. વસ્ત્ર-વસ્તુ વગેરેની ધાર, કિનારી. (૨) વસ્ત્રની કિનાર ઉપર મૂકવાની પટ્ટી. (૩) બાજુ, પડખું, દિશા. (૪) (-રથ) ક્રિ. વિ. બાજુએ, પડખે, તરફ. [**૦ ચોડ(-ઢ)વી, ૦ મૂકવી** (રૂ. પ્ર.) વસ્ત્રની કિનારે જુદી કિનાર સાંધવી. **૦ ભરવી** (રૂ. પ્ર.) કિનારી પર ભરતકામ કરવું. **૦ પકડવી** (રૂ. પ્ર.) પક્ષપલટો કરવો. **-રે બેસવું** ( કોરયે બેસવું) (રૂ. પ્ર.) રજસ્વલા થવું ]

**કોર**[3] (-રથ) સ્ત્રી. [જુઓ 'કોરવું.[2]'] દૂવા વગેરે માટે બોર કરતાં શારડીના યંત્રમાંથી નીકળતો ગોળ લાંબો આકાર (ગાળનો)

**કોર**[4] સ્ત્રી. [અં.] પાયદળ, સૈન્ય, પલટણ

**-કોર**[5] (-કોરથ) સ્ત્રી. [સં. कुमारी > પ્રા. कुमरी > અપ. कुवँरि દ્વારા; સ્ત્રીઓનાં નામોને અંતે, જેમકે 'પાનકોર' 'ફૂલકોર' વગેરે] [નફ્ફટ, (૩) લુચ્ચું, ગુંડું. (૪) લંપટ

**કોરગું** વિ. લાગણી વગરનું, નિષ્ઠુર. (૨) નિર્લજ્જ, બેશરમ,

**કોરટ** સ્ત્રી. [અં. કોર્ટ] કોર્ટ, અદાલત, ન્યાયાલય, ન્યાય-મંદિર. [**-ટે ચડ(-ઢ)વું** (રૂ. પ્ર.) ન્યાય મેળવવા અદાલતમાં કેઇસ દાખલ કરવો]

**કોરડ** (-ડચ) સ્ત્રી. [જુઓ કોરું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જેમાં પાણી કે ઘી-તેલનો ઉપયોગ નથી થયો તેવું રાંધ્યા વિનાનું ખાવાનું (ધાણી દાળિયા વગેરે તેમજ માત્ર સેકેલી ખાદ્ય વસ્તુઓ)

**કોરડાઈ** સ્ત્રી. મસાલેદાર સોપારી

**કોરડા-દા,૦વ, કોરડા-વાટ** પું. [જુઓ 'કોરડો' + 'દા, ૦વ'-'વાટ.'] (લા.) એ નામની એક દેશી રમત

**કોરડિયો** પું. એ નામનો એક છોડ, મઢિયો ઝાડો

**કોરડી** સ્ત્રી. મઠ. (૨) કોદરી

**કોરડી કોરડી** સ્ત્રી. [સુ જુઓ 'કોરડો' + ગુ. 'ઈ ' સ્ત્રીપ્રત્યય; દ્વિર્ભાવ] લગ્ન બાદ વર-વધૂ કે દિયર-ભાભી એક-બીજાને ચાબકા મારે એવો એક વિધિ

**કોરડુ** જુઓ 'કરડુ.'

**કોરડું** વિ. [જુઓ 'કોરું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કોરું સૂકું. [**૦ વર્ષ, ૦ વરસ** (રૂ. પ્ર.) વરસાદનું ટીપું પણ પડયું ન હોય તેવું વર્ષ, સૂકા દુકાળનું વર્ષ]

**કોરડો** પું. ગૂંથેલો ચાબુક, સાટકો. (૨) (લા.) અમલ, દોર, સત્તા, દમામ. (૩) કિલ્લો તોડવા માટે એકી સાથે કરાતો તોપો ફોડવાનો કાર્યક્રમ. [**૦ ચલાવવો** (રૂ. પ્ર.) ત્રાસથી કામ લેવું. **૦ ફાટવો** (રૂ. પ્ર.) બીક લાગવી]

**કોરડો-મુકામણી** સ્ત્રી. [+ જુઓ મૂકવું + ગુ. 'આમણું' કૃ. પ્ર. + 'ઈ ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) એ નામની એક રમત

**કોરણ**[1] (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કોરવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] કોરવું એ, (વનસ્પતિમાં) નવો કોર ફૂટવો એ. (૨) (લા.) અંબોડાના વાળ વધારવા માટે ચોટલો ગૂંથવાની પદ્ધતિ [ચાલવાથી ઊડેલી ધૂળ

**કોરણ**[2] (-ણ્ય) સ્ત્રી. ધૂળનું વાવાઝોડું, આંધી. (૨) લશ્કર

**કોરણ**[3] (-ણ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'કોર.[3]' [વાનું કામ, કોરણી

**કોરણ-કામ** (-ણ્ય-) ન. [જુઓ 'કોરણ[1]' + 'કામ[2].'] કોર-

**કોરણિયો** પું. [જુઓ કોરવું'+ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.+'ઇયું' ત.પ્ર.] કોરવાનું કામ કરનારો કારીગર. (૨) કોરીને કરેલો ખાંચો. (૩) ફડેતાલ વગેરેનાં પાટિયાં બેસાડવા કોરેલું લાકડું. (૪) (લા.) શરીર કોરી ખાય તેવો તાવ, હાડનો તાવ

**કોરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કોરવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] કોરવું કોતરવું એ. (૨) કોરવા-કોતરવાની રીત. (૩) કોતર-કામ

નકશી. (૪) કોરવાનું ઓજાર. (૫) કોરવાનું મહેનતાણું

**કોર-દાર** વિ. [જુઓ 'કોર²'+ ફા. પ્રત્યય] કોર-વાળું, કિનાર-વાળું, છાપેલી કે બાંધેલી-સીવેલી કોરવાળું

**કોરન્ડમ** (કૉરણ્ડમ) પું. [અં.] એક જાતનો લીલાશ પડતો લોઢું પૉલિશ કરવામાં કામ આવતો કઠણ પથ્થર

**કોર-પડુ** વિ. [જુઓ 'કોર²' + 'પડવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] કોર તૂટી-ફાટી ગઈ હોય તેવું

**કોરણું** ન. અસ્પૃશ્ય ગણાતી હતી તેવી જ્ઞાતિનું માણસ

**કોરણો** પું. દુકાળ

**કોરમ¹** (-મ્ય) સ્ત્રી. કન્યાને જુદી જુદી ક્રિયા વખતે અપાતી નાળિયેર મીઠાઈ અને નાડાછડીની ભેટ

**કોરમ²** ન. બાળકને ખોળે બેસાડવું એ

**કોરમ³** ન. [અં.] સભા-સમિતિ વગેરે મંડળનું કામકાજ કરવા સભ્યોની કાર્યસાધક સંખ્યા (કરેલા નિયમ પ્રમાણે)

**કોરમા** સ્ત્રી. હળદર વિનાની કઢી. (૨) માંસનો ખાવા માટે કરવામાં આવતો છૂંદો [છોડાં-ફોતરાં

**કોરમું** ન. ખાંડતાં અથવા ભરડતાં કઠોળ વગેરેનાં પડતાં

**કોર-મોર** (કોરય-મોરય) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કોર,²' દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'કોરે-મોરે.'

**કોરલ** ન. એક જાતનું ઝાડ. (૨) (સમુદ્રમાં થતું) પરવાળું

**કોરલું** (કોરયલું) વિ. [જુઓ 'કોર' ગુ. 'અલું' ત. પ્ર.] કોર ઉપરનું, કિનારી ઉપરનું

**કોર-વંકું** (-વઙ્કું) વિ. [જુઓ 'કોર²'+'વાંકું.'] એક બાજુએથી વાંકું, ઢાળ પડતું

**કોરવા** સ્ત્રી. અછત, તંગી

**કોરવાણ¹** ન. [જુઓ 'કોરું' દ્વારા.] કોરા કપડાને અપાતું પહેલું પાણ [હોય તેવું, કોરું, સૂકું

**કોરવાણ²** વિ. [જુઓ 'કોરું' દ્વારા.] જેમાં ભીનાશ ન

**કોર-વાંક** પું. [જુઓ 'કોર³' + 'વાંક.'] કાટખૂણાવાળો વાંકિયો, 'બ્રૅકેટ.' (૨) વહાણના અંદરના ભાગમાં કાથાનો એક ભાગ. (વહાણ.)

**કોરવું¹** અ. ક્રિ. [સં. कोर (०क) દ્વારા ના. ધા.] (વૃક્ષમાં) અંકુર ફૂટયે નાનાં પાંદડાં દેખાવા લાગવાં, કોળવું. (૨) ખીલવું, પ્રફુલ્લ થવું, વિકસવું. (૩) છીઝરવું

**કોરવું²** સં. ક્રિ. [રવા.] અણીદાર વસ્તુથી ખોતરવું, કોતરવું, કંડારવું. [**કાળજું કોરવું** (રૂ.પ્ર.) દિલ દુભાય એમ કરવું, માનસિક ઘણી પીડા કરવી. **કોરી ખાવું** (રૂ.પ્ર.) ફોસલાવીને નાણાં મેળવવાં. (૨) માનસિક ઘણી પીડા કરવી.] **કોરાવું** કર્મણિ. ક્રિ. **કોરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**કોરવો** પું. [જુઓ 'કોરવું.²' દ્વારા.] (લા.) દાંતનો સડો. (૨) ભૂત-પીડા, વળગાડ [કોતરણી

**કોરસણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કોરવું²' દ્વારા.] કોરવાનું હથિયાર,

**કોરસ** પું. [અં.] સમૂહ-ગાન, વૃંદ-ગાન

**કોરસ્પોન્ડન્સ** પું. [અં.] પત્રવ્યવહાર, લખાપટ્ટી

**કોરંગ** (-કોરઙ્ગ) ન. [સં. कुरङ्ग પું.] કુરંગ, હરણ. (૨) ઘોડો

**કોરંબો** (કોરમ્બો) પું. કાચું નાળિયેર

**કોરંભવું** (કોરમ્ભવું) અ. ક્રિ. [રવા.] પોતાથી થયેલી વાછડી ઉપર ધણ-ખૂંટનું ટપવું

**કોરાગ** (-ગ્ય) સ્ત્રી. ચંપાની ભાજી

**કોરાટી(-રી)** પું. એક જાતનો સાપ [સૂકી જગ્યા

**કોરાડ¹** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કોરું' દ્વારા.] કોરી જગ્યા,

**કોરાડ²** વિ. [જુઓ 'કોરું' દ્વારા.] (લા.) પૈસા ન ખર્ચે તેવું, લોભિયું. (૨) પાસે પૈસા નથી તેવું, નિર્ધન. (૩) લુચ્ચું, કપટી [દિવસનો ખાંચો

**કોરાડ³** પું. [જુઓ 'કોરું' દ્વારા.] જમણવારમાં પડેલો

**કોરાડું** વિ. [જુઓ 'કોરાડ²' + ગુ. 'ઉ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કોરું સૂકું. (૨) વરસાદ ખાલી ગયો હોય તેવું. (૩) ન. ચાલુ વરસાદની વરાપ થતાં ભેજનું સુકાઈ જવું એ

**કોરાણ¹** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કોર²' + ગુ. 'આણ' ત. પ્ર.] ગૂંથેલો છેડો, અંચલ. (૨) બાજુ, પડખું. [**-ણે મૂકવું** (-ણ્યે-) (રૂ.પ્ર.) બાજુએ હડસેલવું, કરાતું બંધ કરવું, મુલતવી રાખવું] [કોરાપણું, 'સુકવાણ'

**કોરાણ²** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કોરું' + ગુ. 'આણ' ત. પ્ર.]

**કોરાણુ³, -ણું** વિ. [જુઓ 'કોરું' + ગુ. 'આણ' + 'ઉ' ત. પ્ર.] કોરું, કોરાડ, સૂકું [પત્રક. (૨) નવી ગોઠવણ

**કોરાબંદી** (-બન્દી) સ્ત્રી. ભાગ પાડવા પ્રમાણે ગામ કે ખેતરનું

**કોરારી** જુઓ 'કોરાટી.'

**કોરાવવું, કોરાવું** જુઓ 'કોરવું²' માં.

**કોરાંખવું** અ. ક્રિ. મર્મભરી ત્રાંસી નજર નાખવી, કટાક્ષથી જોવું. (૨) કોઈના તરફ ગુસ્સાથી આંખ કાઢવી

**કોરાંટ જાંબુડો** પું. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'જાંબુડો.'] એક જાતનો એ નામનો છોડ

**કોરાંટી** સ્ત્રી. કાંટાશેળિયો (એક વનસ્પતિ)

**કોરિયા** પું. [અં.] ચીનની પૂર્વ-ઉત્તર બાજુનો એક વિશાળ દેશ. (સંજ્ઞા.)

**કોરી¹** સ્ત્રી. જામનગર પોરબંદર જૂનાગઢ અને કચ્છનાં જૂનાં રજવાડાંઓનું રૂપિયાના લગભગ ચોથા કે પાંચમા ભાગની કિંમતનું ચાંદીનું નાણું ને સિક્કો. (કચ્છમાં સોનાની પણ 'કોરી' હતી, જેની કિંમત સોના પ્રમાણેની.)

**કોરી²** સ્ત્રી. તળાવમાંથી નિકાસ કરવાની બાજુએ કરેલી ઢાળવાળી ફરસ-બંધી. (૨) કચ્છમાં લખપત પાસેથી ઉત્તરમાં રણમાં પ્રવેશની દરિયાઈ ખાડી. (સંજ્ઞા.)

**કોરી³** સ્ત્રી. મોટા પંથ(વામમાર્ગ)માં પાટને નમન કરતી વેળા લેવામાં આવતો ભાતનો કોળિયો ['ફૂલોરી'

**કોરી⁴** સ્ત્રી. [અં.] પથ્થરમાંથી કાંકરી પાડવાનું કારખાનું,

**કોરુગે(૦ ઇ)ટેડ** વિ. [અં.] સળ પાડેલું—વળિયાં પાડેલું (લોખંડનાં તેમજ એસ્બેટોસનાં પતરાં)

**કોરું** વિ. ભીનું નથી તેવું, સૂકું. (૨) એક વાર પણ જેને ધોણ પડેલું નથી તેવું. (૩) જેના ઉપર કાંઈ લખાણ થયું નથી તેવું. (૪) નવું, નહિ વપરાયેલું. (૫) જેમાં પાણી યા ઘી-તેલનો સંબંધ નથી તેવું ખાવાનું. (૬) રંગ્યા વગરનું. (૭) આખા દિવસમાં કે મોસમમાં વરસાદ નથી પડયો તેવું. [**૦ કટ** (રૂ.પ્ર.) સાવ કોરું. **૦ કડકડતું** (રૂ. પ્ર.) તદ્દન નવું, ન વપરાયેલું. **૦ કડાક** (રૂ. પ્ર.) નિર્લેપ. (૨) સાવ નવું. **૦ કરવું** (રૂ. પ્ર.) ભીનાશ ખેંચી લેવી. **૦ કાઢવું** (રૂ. પ્ર.) વરસાદ ન વરસવો. **૦ ધાકોર(-ડ)** (રૂ. પ્ર.) તદ્દન કોરું. **૦ નીકળવું**

(રૂ. પ્ર.) વરસાદ બંધ પડતાં વરાપ થયે સૂર્ય દેખાવો. **૦ પડવું** (રૂ. પ્ર.) અનાવૃષ્ટિ થવી. **૦ ભીનું કરવું** (રૂ. પ્ર.) નાના બાળકને ભીનામાંથી કોરામાં સુવાડવું. **૦ મોતી** (રૂ. પ્ર.) અણવીંધ્યું મોતી. (૪) અલિપ્ત. **૦ મોરું** (રૂ. પ્ર.) પૈસા વિનાનું, ગરીબ. (૨) સંબંધ વિનાનું. **-રે કાગળે, -રે પાને** (રૂ. પ્ર.) બિનશરતી સ્વીકાર. **-રે કાટ** (રૂ. પ્ર.) ઈજા વિના. **-રે કોરું** (રૂ.પ્ર.) તદ્દન કોરું, ન વપરાયેલું. **-રે પૂંઠે હૂંડી** (રૂ. પ્ર.) નહિ સ્વીકારાયેલી હૂંડી. **-રે લૂગડે** (રૂ. પ્ર.) કલંક લાગ્યા વિના. **-રો ચેક** (રૂ. પ્ર.) બિનશરતી સ્વીકાર. **-રો-મોરો કકડધજ** (રૂ. પ્ર.) ડાંડ, દાંડ]

**કોરેખ** ન. એક જાતનું મોટું નગારું, દમામા

**કોરે-મોરે** (કોરયે-મોરયે) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કોર,' દ્વિર્ભાવ; બંનેને ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] તદ્દન કિનારી ઉપર

**કોરોનર** પું. [અં.] અકસ્માતથી કે ભેદ-ભરેલા થયેલા મરણ વિશે તપાસ કરનાર સરકારી અમલદાર

**કોર્ટ** સ્ત્રી. [અં.] જુઓ 'કોરટ.'

**કોર્ટ-ફી** સ્ત્રી. [અં.] અદાલતમાં ભરવાનું લવાજમ

**કોર્ટ-માર્શલ** ન. [અં.] લશ્કરી અદાલત. [**૦ કરવું** (રૂ. પ્ર.) લશ્કરી અદાલતમાં મુકદ્દમો ચલાવવો]

**કોર્ટ-યાર્ડ** પું. [અં.] વાડો

**કોર્ડન** સ્ત્રી., ન. [અં.] માણસોની હાર એકબીજાના હાથ પકડી આડી વાડ કરી લે એ, એ રીતે બચાવાતી વ્યક્તિને ફરતે ઘેરી લેવાની ક્રિયા, ચક્ર-વ્યૂહ

**કોર્નર** પું. [અં.] ખૂણો. [**૦ કરવું** (રૂ. પ્ર.) એકઠું કરી એક સ્થળે રાખવું] [ખૂણેથી મારવામાં આવતી લાત

**કોર્નર-કિક** સ્ત્રી. [અં.] ફૂટબૉલની રમતમાં ગોલ બાજુને

**કોર્નિયા** ન. [અં.] આંખના વચ્ચેના ભાગનું બહારનું કાળું પડ, અક્ષિ-પટ, કૃષ્ણ-મંડળ [પિત્તળનું એક પોલું વાદ્ય

**કોર્નેટ** ન. [અં.] લશ્કરી કવાયત વગેરેમાં વપરાતું ત્રણ ચાવીવાળું

**કૉર્પોરલ** પું. [અં.] લશ્કરની ટુકડીમાં સૌથી નીચા દરજ્જાનો બિનસનંદી માણસ, નાયક. (૨) વિ. શરીરને લગતું

**કૉર્પોરલ સજા** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'સજા.'] મૃત્યુની સજા, દેહાંત-દંડ

**કૉર્પોરેશન** ન. [અં.] મોટું મંડળ. (૨) વેપારી મંડળ. (૩) લાખની વસ્તીથી ઉપરની વસ્તીવાળા નગરની સુધરાઈ

**કોર્સ**[૧] પું. [અં.] દવા વગેરે લેવાનું ક્રમિક આવર્તન. (૨) પરીક્ષા વગેરે નિમિત્તે અભ્યાસનાં પાઠ્યપુસ્તકોની યાદી, પાઠ્ય-ક્રમ

**કોર્સ**[૨] વિ. [અં.] ખરબચડું

**કોલ**[૧] પું. ચૂના અને રેતીનું મિશ્રણ, ગારો

**કોલ**[૨] (કૉલ) પું. [અર. કવ્લ્] કબૂલાત, વચન

**કૉલ**[૩] પું. [અં.] કહેણ, નોતરું. (૨) ટેલિફોન ઉપર બોલાવવું (સ્થાનિક કે બહારગામથી). (૩) બંદરમાં આવતાં જતાં વહાણની જકાત-ખાતાની નોંધ. (૪) વહાણનું માપ બતાવતો તથા એને પરદેશમાં ફરવા માટે આપેલ પરવાનો. (૫) શેર વગેરેમાં અધૂરી ભરાયેલી રકમનું માગણું

**કોલ**[૪] પું. [અં.; દે. પ્રા. कोल्ल] ખાણમાંથી નીકળતો કુદરતી બળી જમેલો કાળો પથ્થર (બાળવાના કામમાં વપરાતો), કોલસો

**કોલ-કરાર** (કૉલ-) પું. [જુઓ 'કોલ[૨]' + 'કરાર.'] એકબીજાને કબૂલાત આપી થતો ઠરાવ, સંધિ-પત્ર, કરાર-નામું, તહ-નામું

**કોલ-કોલાયણો** પું. એ નામની એક દેશી રમત, ઝાડ-પીપળી

**કોલ-ગૅસ** પું. [અં.] કોલસામાંથી કાઢવામાં આવેલો વાયુ

**કોલ-ટાર** પું. [અં.] લાકડાં કોલસો અને બીજાં કેટલાંક દ્રવ્ય બાળતાં એમાંથી નીકળતો એક જાતનો જાડો કાળો પ્રવાહી યા પછી ઘટ્ટ થયેલો પદાર્થ, ડામર

**કોલ-દાંડો** પું. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'દાંડો.'] હાથપગ બાંધી ઘૂંટણ હાથ વચ્ચે લાવી એની અંદર લાકડી ઘાલવી એ, રણ-ગોવાળિયો (એક પ્રકારની સજા)

**કોલન** ન. [અં.] મોટા આંતરડાનો એ નામથી કહેવાતો ભાગ. (૨) મહાવિરામ ( : ) ચિહ્ન. (વ્યા.)

**કોલન-વૉટર** ન. [અં.] એક ઉગ્ર ઔષધીય પ્રવાહી

**કૉલમ** સ્ત્રી. [અં.] વર્તમાનપત્રનું ઊભું ખાનું, કટાર. (૨) લશ્કરીઓની હરોળ કે હાર. (૩) પું. સિમેન્ટ કૉન્ક્રીટનો મકાનમાં ઊભા કરવામાં આવતો કે આવેલો પ્રત્યેક સ્તંભ (કે જે બબ્બે વચ્ચે દીવાલ ભરી લે છે.) [કાંઠલો

**કૉલર** પું. [અં.] કપડામાં ગળા પાસે આવતો ભાગ કે પટ્ટી,

**કોલમ્બિયમ** ન. [અં.] એક જાતની એ નામની ધાતુ. (પ.વિ.)

**કોલવાવું** અ. ક્રિ. ભોંઠા પડવું, શરમાવું. (૨) કોચવાવું

**કોલવું** અ.ક્રિ. [ફા.] ગિલ્લીદંડાની રમતમાં ગિલ્લી.ગબી ઉપર ગોઠવી એને દાંડાને છેડેથી ઉડાડવી, હીલવું, હીચવું. (૨) કાતરવું **કોલાવું** ભાવે., ક્રિ. **કોલાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. [વાલોળ

**કોલશિંબ** (-શિમ્બ) સ્ત્રી. [અસ્પષ્ટ + સં. शिम्बी] કાળી

**કોલસારક** ન. એક જાતનું ઝેરી ઝાડ

**કોલસી** સ્ત્રી. [જુઓ 'કોલસો[૨]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કોલસાની ભૂકી. (૨) કોયલાની ભૂકી

**કોલસો** પું. [દે. પ્રા. कोल्ल- દ્વારા; જુઓ 'કોલ.[૪]'] ખાણમાંથી નીકળતો કોલ. (૨) કોયલો

**કોલંજન** (કોલગ્જન) ન. [અર. ખોલંજાન્] નાગરવેલના પાનનું મૂળિયું

**કોલંબ**[૧] (કોલમ્બ) પું. [દે. પ્રા.] ઝાડની ડાળીનો નમેલો ભાગ

**કોલંબ**[૨] (કોલમ્બ) પું. [અં.] એક સેકંડમાં વપરાતો એક ઍમ્પિયર વિદ્યુત્પ્રવાહ

**કોલંબિયમ** (કોલમ્બિયમ) જુઓ 'કોલમ્બિયમ.'

**કોલાબો** જુઓ 'કુલાબો.'

**કોલાવવું, કોલાવું** જુઓ 'કોલવું'માં.

**કોલાસ** પું. વાળ ખરી પડે એવો ઘોડાનો એક રોગ, બામણી

**કોલાહ** જુઓ 'કુલાહ.'

**કોલાહલ** પું. [સં., પું., ન.] ઘોંઘાટ, શોર-બકોર

**કોલાહલ-બાજ** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] કોલાહલ મચાવી મૂકે તેવું, 'સેન્સેશનલ' (વિ. ક.)

**કોલાહલી** વિ. [સં., પું.] કોલાહલ જ્યાં થતો હોય તેવું

**કૉલિક** ન. [અં.] પેટની ચૂંક

**કોલિઝન** [અં.] ભટકાઈ પડવું એ, અથડામણ, અથડા-અથડી

**કોલિયર** પું. [અં.] કોલસાનો ખાણિયો. (૨) ન. કોલસો ભરવાનું વહાણ કે સ્ટીમર (વેપારી)

**કોલિયારી** સ્ત્રી. [અં.] કોલસાની ખાણ

**કોલિંજ** (કોલિઞ્જ) ન. પેટનો દુખાવો

**કો(-કુ)લિંજન** (કોલિઞ્જન) ન. [સં. कुलंजन] અથાણામાં કામ લાગે તેવી એક વનસ્પતિ

**કોલીડિયમ** ન. [અં.] લોહી બંધ કરનારી એક દવા

**કોલુ** (કોઃલુ) પું. [દે. પ્રા. कोल्हुअ-] શેરડીનો રસ કાઢવાનો સંચો, ચિચોડો. (૨) થાંભલાની આસપાસ બંને છેડે બાળકો બેસી ફેરવે છે તે રમતનું એક સાધન, ઝંગી, ચેંચ. (૩) ન. શિયાળ [જતાં રહેતી ચોખ્ખી ઊપજ

**કોલુ-લાભ** પું. [+ સં.] ખેતી અને મહેસૂલનો ખર્ચ બાદ

**કોલું** (કૉલું) વિ. ઘઉંવર્ણું, ગોરું, રતાશ પડતા સફેદ રંગનું

**કૉલેજ** સ્રી. [અં.] સરખા હક્ક તથા ફરજ ધરાવનારાં માણસોનું મંડળ. (૨) ધંધા પ્રમાણે ભેગાં થતાં માણસોની સંસ્થા. (૩) ઉચ્ચ કેળવણી માટેનું વિદ્યાલય, મહાવિદ્યાલય, મહા-શાળા

**કૉલેજિયન** વિ. [અં.] મહાવિદ્યાલયમાં અભ્યાસ કરનારું

**કૉલેરા** પું. [અં.] કોગળિયું, વિષૂચિકા, ઝાડા-ઊલટીનો ચેપી રોગ [(૨) કૂવામાંનું દર કે કાણું

**કોલો** (કૉલો) પું. મકાન વસ્ત્ર વગેરેમાંમાં પડતો ખચકો.

**કૉલોની** સ્રી. [અં.] વસાહત. (૨) પરદેશમાં વિદેશીઓની વસાહતનું સંસ્થાન [સળેખમનું દર્દ

**કોલ્ડ** વિ. [અં.] ઠંડું, શીળું. (૨) સ્રી. ઠંડી, શરદી. (૩)

**કોલ્ડ-ડ્રિંક** (-ડ્રિઙ્ક) ન. [અં.] ઠંડું પીણું, બરફવાળું પેય

**કોવડામણ** (કોઃવડામણ) ન. [જુઓ 'કોહવું' + ગુ. 'અડાવ' + 'આમણ' કૃ. પ્ર.] કોવડાવવું એ, સડાવવું એ

**કોવડા(-રા)વવું** (કોઃવડાવવું) જુઓ 'કોહવું'માં.

**કો(ઓહ)વાટ** (કોઃવાટ) પું. [જુઓ 'કોહવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'કોહવાટ.'

**કોવાડ**[1] (કોવાડ) પું. [જુઓ 'કૂવો' દ્વારા.] વાવ-કૂવા કે ઓરિયા ઉપરના મંડાણમાં જેને આધારે કોશનું પૈડું રહે તે લાકડું

**કોવાડ**[2] (કોઃવાડ) વિ. [જુઓ 'કુહાડો.'] (લા.) કુહાડાની ધાર જેવું આખું બોલનારું, કટુભાષી. (૨) કોદાળ, જાડી બુદ્ધિનું

**કોવાડી** (કોઃવાડી) જુઓ 'કુહાડી.'

**કોવાડો** (કોઃવાડો) જુઓ 'કુહાડો.'

**કોવાડ** (-ડય) સ્રી. સમડી

**કોવાણ** (કોઃવાણ) જુઓ 'કોહવાણ.'

**કોવાલ** વિ. મૂર્ખ, બેવકૂફ

**કોવાવું** (કોઃવાવું) જુઓ 'કોહવું'માં.

**કોવિદ** વિ. [સં.] જ્ઞાતા, જાણકાર, જાણ ધરાવનાર, વિદ્વાન. (૨) રાષ્ટ્રભાષા-પ્રચાર સમિતિ (વર્ધા)ની હિંદી પરીક્ષાની એક કક્ષા અને એની પદવી

**કોવિયો** પું. જાંબુડાં રંગનાં ફૂલોનો એક વેલો

**કોશ**[1](-ષ) પું. [સં.] ભંડાર, ખજાનો. (૨) ખાનું. (૩) (તલવાર વગેરે હથિયારોનું) મ્યાન. (૪) શબ્દકોશ. (૫) ધનભંડાર. (૬) ફૂલનો બિડાયેલો ડોડો, મોટી કળી. (૭) ફળનું કોચલું. (૮) શરીરમાંના રક્તકણોમાંનો પ્રત્યેક, 'સેલ.' (૯) વીજળીનો બૅટરીનો એકમ. (પ.વિ.)

**કોશ**[2](-સ) પું. [સં. कोष > પ્રા. कोस; આનો 'કોષ' એમ લેખનમાં સ્વીકાર નથી.] કૂવામાંથી બળદ દ્વારા પાણી ખેંચવાનું ચામડાનું યા લોખંડનું ખાસ પ્રકારનું પાત્ર

**કોશ**[3](-સ) (-શ્ય,-સ,-સ્ય) સ્રી. ખોદવાનું લોખંડનું સાધન, નાની સાંગડી, કશી ['લેક્સિકોગ્રાફર'

**કોશ(-ષ)-કાર** વિ. [સં.] શબ્દકોશની રચના કરનાર,

**કોશ(-સ)-કૂવો** પું. [સં. कोश અને 'કોશ[2]' + જુઓ 'કૂવો.'] જેમાંથી કોશથી પાણી કાઢી શકાય તેવો કૂવો કે ઓરિયો

**કોશ(-ષ)-કેંદ્ર** (-કેન્દ્ર) ન. [સં.] શરીરમાંના લોહીના કણોનું મૂળ બીજ, 'ન્યુક્લીઅસ' (ન. મૂ. શા.)

**કોશકો** પું. લાકડાં કાપતાં પડતો કાંસકાના આકારનો ટુકડો કાપલો [(દ. કા. શા.)

**કોશ(-ષ)-ગર્ભ** પું. [સં.] જુઓ 'કોશ-કેંદ્ર,' 'ન્યુક્લીઅસ'

**કોશતરી** સ્રી. તરતાં બિલકુલ ન આવડવું એ [તાંતણો

**કોશ(-ષ)-તંતુ** (-તન્તુ) પું. [સં.] ફૂલના ડોડામાંથી નીકળતો

**કોશ(-ષ)-તારો** પું. [સં. कोश + જુઓ 'તારો.[2]'] (લા.) જેને મુદ્દલ તરતાં ન આવડતું હોય તેવો માણસ (કટાક્ષમાં)

**કોશ(-ષ)-પંચક** (-પઞ્ચક) ન. [સં.] અન્નમય પ્રાણમય મનોમય વિજ્ઞાનમય અને આનંદમય — આત્માને ઢાંકનારા એ પાંચ કોશ. (વેદાંત.)

**કોશ(-ષ)-મંત્રી** (-મન્ત્રી) પું. [સં.] રાજ્ય કે મોટી સંસ્થા-કારખાના વગેરેનો નાણાંનો વહીવટદાર, 'ટ્રેઝરી ઑફિસર' [જુઓ 'કસર.'

**કોશ(-શિ, -શી, -સ, -સિ, -સી)ર** સ્રી. [અર. કસ્ર્]

**કોશ(-શિ, -શી, -સ, -સિ, -સી, -સે)રિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કરકસર કરનારું. (૨) કંજૂસ, બખીલ. (૩) કામ કરવાની દાનત વિનાનું

**કોશલાત્મજા** સ્રી. [સં. कोशल + आत्म-जा] કોશલ દેશના રાજાની પુત્રી–કૌશલ્યા ('રામચંદ્રજી'ની માતા). (સંજ્ઞા.)

**કોશલું** પું. [જુઓ કોશ[3]' દ્વારા.] હળની કોશનો અણી-વાળો ભાગ

**કોશ(-ષ)વિકૃતિ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] શરીરમાંના લોહીના કોશો-માં થતા વિકારની મીમાંસા કરતી વિદ્યા, 'સાઇટો-પૅથોલૉજી' (દ. કા.)

**કોશ(-ષ)-વિજ્ઞાન** ન., **કોશ(-ષ)-વિદ્યા** સ્રી. [સં.] જીવ-વિદ્યાની એક શાખા, 'સાઇટોલૉજી.' (૨) શબ્દકોશ-વિદ્યા, 'લેક્સિકોગ્રાફી' [ઉત્પન્ન કરવાની પ્રક્રિયા

**કોશ(-ષ)-વિભાજન** ન. [સં.] પોતાના જેવા જ બીજા કોશ

**કોશ(-ષ)-વૃદ્ધિ** સ્રી. [સં.] ધનભંડારની વૃદ્ધિ. (૨) અંડ-વૃદ્ધિ, વૃષણનું વધી પડવું એ ['ફાયનૅન્સ' (ર.મ.)

**કોશ(-ષ)-વ્યવસ્થા** સ્રી. [સં.] ધનભંડારનો વહીવટ,

**કોશ(-સ)-સીંચાઈ** સ્રી. [સં. कोश > પ્રા. कोस + જુઓ સીંચાઈ;' કોષ' એવો લેખનમાં સ્વીકાર નથી.] કૂવામાંથી બળદ દ્વારા પાણી ખેંચીને કરવામાં આવતી ખેતીની પ્રક્રિયા, 'મોટ-ઇરિગેશન,' 'વેલ-ઇરિગેશન'

**કોશા(-ષા)ગાર** ન. [સં. कोश(-ष) + अगार] ખજાનો, ભંડાર તિજોરી-રૂમ [ચૈતન્ય-પિંડ, 'સેલ' (શરીરમાંનો તે તે)

**કોશા(-ષા)ણુ** પું [સં. कोश(-ष) + अणु] ચૈતન્ય-કણ,

**કોશા(-ષા)ત્મક** વિ. [સં. कोश(-ष) + आत्मन्-क] ધનસંબંધી
**કોશા(-ષા)ધિકાર** પું. [સં. कोश (-ष) + अधि-कार] ધનભંડાર સાંચવવાની સત્તા [ધનભંડારનો અમલદાર
**કોશા(-ષા)ધિકારી** પું. [સં. कोश(-ष)+अधिकारी] રાજ્યના
**કોશા(-ષા)ધિપતિ** પું. [સં. कोश(-ष)+ अधि-पति], **કોશા-(-ષા)ધીશ** પું. [સં. कोश(-ष) + अधीश] ધનભંડારનો સ્વામી. (૨) કોશાધ્યક્ષ
**કોશા(-ષા)ધ્યક્ષ** પું. [સં. कोश(ष) + अध्यक्ष] નાણાકીય વ્યવસ્થા ઉપર દેખરેખ રાખનાર, ખજાનચી, 'ટ્રેઝરર'
**કોશિ(-સિ)યું**[1] ન. [સં. कौशिकक- > પ્રા. कोसियअ-] કપાસ કાઢી લીધેલું જીંડવું, ઠાલિયું [નાની કોશ
**કોશિ(-સિ)યું**[2] ન. [જુઓ 'કોશ[3]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.]
**કોશિ(-સિ)યો** પું. [જુઓ 'કોસિયું.[1]'] વૃષણ. (૨) કોશ ચલાવનારો ખેડૂત કે ખેડૂતનો સાથી. (૩) જેમાં કોશ ચાલતો હોય તેવો કવો. (૪) (લા.) પાણીમાં કોશની જેમ ઊભો ડુબાકો. (૫) એ નામનું કાબરથી જરા મોટું એક પક્ષી. [-યા આમળવા (રૂ. પ્ર.) ખુશામત કરવી]
**કોશિર** જુઓ 'કોશર.'
**કોશિ(-શી,-સિ,-સી)રિયું** જુઓ 'કોશરિયુ.'
**કોશિશ** સ્ત્રી. [ફા.] પ્રયત્ન, મહેનત, ઉદ્યોગ. પ્રવૃત્તિ
**કોશીર** જુઓ 'કોશર.' [મંદવાડ
**કોશીરાઈ** સ્ત્રી. [ + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર. ] (લા.) સહેજ
**કોશી(-સી)રિયું**[1] ન. [જુઓ 'કોશ[2]' દ્વારા 'કોશી[2]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કોશના તરેલામાં નખાતી લૂગડાની ઇઢોણી
**કોશીરિયું**[2] જુઓ 'કોશરિયું.'
**કોશી(-સી)સું** (કોશી(-સી)સું) ન. [સં. कपि-शीर्षक- > પ્રા. कउसिस्सअ-] દીવાલ ઉપરનું વાનરના માથાના ઘાટનું પ્રત્યેક કાંગરું. (૨) ઘૂમટ ઉપરનો કળશ. (૩) (લા.) ઢોલ-નગારાંનો અવાજ
**કોશેટા-ઉછેર** પું. [જુઓ 'કોશેટો + 'ઉછેર.'] રેશમના કીડાને ઉછેરવાની ક્રિયા, 'સેરિ-કલ્ચર' [કોકડું
**કોશે(-સે)ટો** પું. [ સં. कोश દ્વારા ] રેશમના કીડાનું ઘર,
**કોષ** જુઓ 'કોશ.[1]'
**કોષ-કાર** જુઓ 'કોશ-કાર.'
**કોષ-કેંદ્ર** (કેન્દ્ર) જુઓ 'કોશ-કેંદ્ર.'
**કોષ-ગર્ભ** જુઓ 'કોશ-ગર્ભ.'
**કોષ-તંતુ** (-તન્તુ) જુઓ 'કોશ-તંતુ.'
**કોષ-તારો** જુઓ 'કોશ-તારો.'
**કોષ-પંચક** (-પઞ્ચક) જુઓ 'કોશ-પંચક.'
**કોષ-મંત્રી** (-મન્ત્રી) જુઓ 'કોશ-મંત્રી.'
**કોષવિકૃતિ-શાસ્ત્ર** જુઓ 'કોશવિકૃતિ-શાસ્ત્ર.'
**કોષ-વિજ્ઞાન** જુઓ 'કોશ-વિજ્ઞાન.'
**કોષ-વિદ્યા** જુઓ 'કોશ-વિદ્યા.'
**કોષ-વિભાજન** જુઓ 'કોશ-વિભાજન.'
**કોષ-વૃદ્ધિ** જુઓ 'કોશ-વૃદ્ધિ.'
**કોષ-વ્યવસ્થા** જુઓ 'કોશ-વ્યવસ્થા.'
**કોષાગાર** જુઓ 'કોશાગાર.'
**કોષાણુ** જુઓ 'કોશાણુ.'
**કોષાત્મક** જુઓ 'કોશાત્મક.'
**કોષાધિકાર** જુઓ 'કોશાધિકાર.'
**કોષાધિકારી** જુઓ 'કોશાધિકારી.'
**કોષાધિપતિ** જુઓ 'કોશાધિપતિ.'
**કોષાધીશ** જુઓ 'કોશાધીશ.'
**કોષાધ્યક્ષ** જુઓ 'કોષાધ્યક્ષ.'
**કોષ્ટક** જુઓ શુદ્ધ 'કોષ્ઠક.' ('કોષ્ટક' અશુદ્ધ)
**કોષ્ઠ** પું. [સં.] શરીરમાંનો કોઈ પણ પોલાણવાળો હૃદય વગેરે એકમ. (૨) પેટ, ઉદર, કોઠો
**કોષ્ઠક** ન. [સં., પું.] આડી અને ઊભી સમાંતર લીટીઓ દોરવાથી થતી ચાર ખૂણાવાળી આકૃતિ, કોઠો, 'ટેબલ.' (૨) તોલ નાણાં માપ વગેરેના હિસાબો સહેલાઈથી કરવા માટેનો તુલનાત્મક પરિમાણનો કોઠો, 'ટેબલ'
**કોષ્ઠક-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] યાંત્રિક પદ્ધતિએ ગણતરી. 'મિકેનિકલ ટેબ્યુલેશન'
**કોષ્ઠાગાર** ન. [સં. कोष्ठ + अगार] કોઠાર, ભંડાર
**કોષ્ઠાગારાધ્યક્ષ** પું. [સં. + अध्यक्ष] કોઠારનો ઉપરી, કોઠારી
**કોસ**[1] જુઓ 'કોશ.[2]' [૦ કાઢવો, ૦ ખેંચવો (-ખેંચવો), ૦ તાણવો (રૂ. પ્ર.) કવામાંથી કોશને બહાર લાવવો. ૦ ચાલવો (રૂ. પ્ર.) કોશથી પાણી કાઢવાની ક્રિયા ચાલુ થવી. ૦ જોડવો (રૂ. પ્ર.) કૂવામાંથી પાણી કાઢવા બળદોને ચાલુ કરવા] [માઇલનું અંતર
**કોસ**[2] પું. [સં. क्रोश > પ્રા. कोस] એક ગાઉ, દોઢ કે બે
**કોસ**[3] (-સ્ય) જુઓ 'કોશ.[3]'
**કોસ-કૂવો** જુઓ 'કોશ-કૂવો.'
**કોસ-કોદાળિયું** ન. [જુઓ 'કોસ[1]' + 'કોદાળો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] મોટી ઉધરસ થઈ હોય ત્યારે છૂટકો કરવા માટે કોસ અને કોદાળાના આકારનું ડોકે પહેરાવવામાં આવતું માદળિયું [નીચેની ચા પડખાંની બાજુ, કૂખ
**કોસણ** (ણ્ય) સ્ત્રી [સં. कुक्षि > પ્રા. कुच्छि દ્વારા] પેટની
**કોસણવું** જુઓ 'કસણવું.'
**કોસદરું** વિ. રેતીવાળું. (૨) બગડેલું
**કોસમ** ન. [સં. कौसुम्भ- > પ્રા. कोसुंभ, कोसुंब પું.] કોસંબીનું ઝાડ. (૨) કોસંબીનું ફૂલ
**કોસ-મિનાર** પું. [હિં. + જુઓ 'મિનાર.'] ગાઉ માઇલ કિલોમીટર વગેરે બતાવનારો રસ્તા ઉપરનો આંકેત પથ્થરનો તે તે ખાંભો, 'માઇલ-સ્ટોન'
**કોસ-મોસ** ન. એ નામનું એક ફૂલઝાડ
**કોસ(-સિ,-સી)ર** જુઓ 'કોશર.'
**કોસ(-સિ,-સી)રિયું** જુઓ 'કોશરિયું.'
**કોસલી**[1] સ્ત્રી. [સં कोश > પ્રા. कोस + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] તાજું ફૂટેલું નવું પાંદડું, ફણગો
**કોસલી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'કોસલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.], **કોસલું** ન. [જુઓ 'કોસ[3]' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે પ્ર.] હળના ચવડા માંહેની લોઢાની કોસ, હળ-પૂણી
**કોસ-વરત** ન. [જુઓ 'કોસ[1]' + 'વરત.'] (લા.) પીતથી કરેલી ઊપજવાળા ખેડૂતને એ નિમિત્તે અપાતો બદલો
**કોસ-વા** ક્રિ. વિ, [જુઓ 'કોસ[2]' + અંતરદર્શક 'વા.']

એક ગાઉના અંતરે

**કોસ-વેરો** પું. [જુઓ કોસ[૧] + 'વેરો.'] સીમમાં કૂવાઓ ઉપર ચાલતા પ્રત્યેક કોસ-દીઠ લેવાતો સરકારી કર,' 'બૅગ-રેઇટ'

**કોસ-સીંચાઈ** જુઓ 'કોશ-સીંચાઈ.'

**કોસંબી** (કોસમ્બી) સ્ત્રી. [સં. कौसुम्भिका > પ્રા. कोसंभिआ, कोसंबिआ], **-બો** પું. [સં. कौसुम्भक- > પ્રા. कोसंभअ-कोसंबअ-] કસૂંબાનું ઝાડ

**કોસાકોટી** સ્ત્રી. શાપ આપવો એ

**કોસાર** પું. અનાજ રાખવાની જમીનમાં કરેલી ખાણ. (૨) જમીન તરડી જવાથી અથવા ઉંદર જેવાં પ્રાણીઓથી થયેલો ખાડો. (૩) બખોલ. (૪) વિ. ઊંડું, ઊંડાણવાળું

**કોસારિયું[૧]** ન. [જુઓ 'કોસાર[૨]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'કોસાર(૨).'

**કોસારિયું[૨]** જુઓ 'કૅશરિયું.'

**કોસારિયો** પું. [જુઓ 'કોસ[૧]' દ્વારા.] કૂવામાંથી કોસથી પાણી ખેંચનારો, કોસિયો

**કોસિયું[૧-૨]** જુઓ 'કોશિયું.[૧-૨]'

**કોસિયો** જુઓ 'કોશિયો.'

**કોસિ(-સી)ર** જુઓ 'કોશર.'

**કોસિરિયું** જુઓ 'કોશરિયું.'

**કોસીટિયું** જુઓ 'કોશીટિયું.' [કોસિયો

**કોસીડો** પું. [જુઓ કોસ[૧]' દ્વારા.] પાણીનો કોસ ખેંચનારો,

**કોસીર** જુઓ 'કોશર.'

**કોસીરિયું** જુઓ 'કોશરિયું.'

**કોસીસડું** ન. [જુઓ 'કોશી(-સી)સું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'કોશીસું.' (પદ્યમાં.)

**કોસીસું** જુઓ 'કોશીસું.'

**કોસીંદરું** વિ. થોડું ગરમ [જુઓ 'કોસંબી.'

**કોસીંબ** (-મ્બ) સ્ત્રી. [સં. कौसुम्भी > પ્રા. कोसंभी, कोसंबी]

**કોસું[૧]** ન. [સં. कोशक- > પ્રા. कोसअ-] જુવાર-બાજરીના સાંઠાની ગાંઠોમાંથી ફૂટેલો ફણગો. (૨) બાણનો છેડો

**કોસું[૨]** વિ. થોડું ગરમ, કોકરવર્ણું

**કોસુંબ** (કોસુમ્બ) પું. [સં. कौसुम्भ > પ્રા. कोसुंभ, कोसुंब, પ્રા. તત્સમ] જુઓ 'કોસંબો.'

**કોસેટો** જુઓ 'કૅશેટો.'

**કોસેરિયું** જુઓ 'કોશરિયું.'

**કોસેરિયો** પું. [જુઓ 'કોસ[૧]' દ્વારા] કૂવા ઉપર કોસ હાંકવાના તરેલામાંની એક સાંબેલ

**કોસો[૧]** પું. બાંયનો વાળેલો ભાગ

**કોસો[૨]** પું. સાફા તથા પાઘડી માટેનું આછા બદામી રંગનું હલકી જાતના રેશમનું કાપડ

**કૉસ્ટિક, ૦ સોડા** પું. [અં.] સાબુ વગેરે બનાવવામાં વપરાતો મીઠામાંથી બનાવવામાં આવેલો એક જલદ ક્ષાર

**કોહ[૧]** (કોહ) પું [સં. कोथ > પ્રા. कोह, પ્રા. તત્સમ] કોહવાણ, કોહવારો, સડો. [૦ **ઊકલો** (રૂ. પ્ર.) શરીર ઉપર જ્યાં ત્યાં કોહવાણ થવું]

**કોહ[૨]** પું. [ફા.] પર્વત, પહાડ

**કોહણ** (કૉહણ) ન. [સં. कोथन > પ્રા. कोहण, પ્રા. તત્સમ] કોહવાટ, કોહવાણ, સડો

**કોહપણ** ન. [સં. क्रोध > પ્રા. कोह + ગુ. 'પણ' ત પ્ર.] ક્રોધ કરવાપણું. (૨) ખણખોદ. (૩) દોઢ-ડહાપણ

**કોહર[૧]** ન. [સં. कुहर] કાળી જમીનમાં પાણી ભરાવાથી પડતો ખાડો

**કોહર[૨]** (-રય) સ્ત્રી., **-રું** ન. ઝાકળ, ઓસ, વલ

**કોહલ** પું. [સં.] એક જાતની મદિરા (ધાર્મિક પ્રકારની). (૨) એક જાતનું વાદ્ય. (૩) ભરતનાટ્યશાસ્ત્રનો ગણાતો એક કર્તા. (સંજ્ઞા.) [કોહલ

**કોહલું[૧]** ન. [ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] એક જાતનું વાદ્ય,

**કોહલું[૨]** (કોઃલું) ન., **-લો** પું. [દે. પ્રા. कोहल्लअ-] શિયાળ, કોળું ['અણ'-'આણ' કૃ. પ્ર.] કોહવાટ, સડો

**કોહવ(-વા)ણ** (કોઃવ(-વા)ણ) ન. [જુઓ 'કોહવું' + ગુ.

**કોહવાટ(-)ડ** (કોઃવાટ,-ડ) પું. [જુઓ 'કોહવું' + ગુ. 'આટ'-ડ કૃ. પ્ર.], **કોહવાણ** (કોઃવાણ) જુઓ 'કોહવણ.'

**કોહવું** (કોઃવું) અ. ક્રિ. [સં. कुथ् > પ્રા. कुह, कोह] સડવું, સડીને બગડવું, કૂથો લાગવો. **કોવાવું** (કોઃવાવું) ભાવે., ક્રિ. **કોવડા(-રા)વવું** (કોઃવડા-(-રા)વવું) પ્રે., સ. ક્રિ. એનાં ભિન્ન ભિન્ન રૂપ નીચે પ્રમાણે: **કોહું** (કોઃઉં), **કોહિયે** (કોઃઇયે), **કોહે** (કોઃય), **કોહો** (કોઃઓ), **કોહ્યો, -હ્યા, -હી, -હ્યું, -હ્યાં** (કોઃયો, -યા, -ઈ, -યું, યાં). **કોહીશ** (કોઃઇશ), **કોહશું-કોહીશું** (કોઃશું-કોઃઇશું), **કોહશે** (કોઃશે), **કોહશો** (કોઃશો), **કોહત** (કોઃત), **કોહતો, -તી, -તું, -તા, તાં** (કોઃતો), -તી, -તું, -તા, -તાં), **કોહનાર, -રી, -રું, -રા, -રાં, -રો** (કોઃનાર, -રી, -રું, -રા, -રો), **કોહવાનો, -ની, -નું, -ના, -નાં** (કોઃવાનો, -ની, -નું, -ના, -નાં), **કોહેલું, -લી, -લા, -લાં** (કોઃએલું, -લી, -લા, -લાં), **કોહ** (કોઃ), **કોહજે, -જો** (કોઃજે, -જો), **કોહવું** (કોઃવું), **કોવાવું** (કોઃવાવું), **કોવાય** (કોઃવાય), **કોહવ(-વા)ણ, કોહવાટ(ડ), કોહડા(-રા)વવું)** (કોઃવ-(-વા)ણ, કોઃવાટ(-ડ), કોઃવડા(-રા)વવું)

**કોહાટ** (કોઃઆટ) પું. [જુઓ 'કોહવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.], **કોહાણ** (કોઃઆણ) ન. [જુઓ 'કોહવું' + ગુ. 'આણ' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'કોહવણ.' ['કોહર[૧].'

**કોહારિયું** ન. [જુઓ 'કોહ[૧]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ

**કોહાલ** પું. એક જાતનો સૌરાષ્ટ્રનો ઘોડો

**કોહાવું** (કોઃઆવું) જુઓ 'કોવાવું' એ 'કોહવું'માં.

**કોહિનૂર** પું. [ફા.] એ નામનો બહુ કિંમતી હીરો (જે પંજાબના શીખ રાજા રણજિતસિંહ પાસેથી અંગ્રેજોના હાથમાં પડતાં રાણી વિક્ટોરિયાના તાજમાં મુકાયો—હાલ બ્રિટનના રાજ-ખજાનામાં છે.) (સંજ્ઞા.)

**કોહિસ્તાન** ન. [ફા.] પહાડી પ્રદેશ. (૨) ઈરાક, 'મેસોપોટેમિયા.' (સંજ્ઞા.)

**કોહિસ્તાની** વિ. [ફા.] કોહિસ્તાનને લગતું

**કોહ્યા-બોલું** (કોઃયા-બોલું) વિ. [જુઓ 'કોહવું'-ભૂ. કૃ. + 'બોલવું' ગુ. + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] (લા.) ચાડિયું. (૨)

કચાટિયું

**કોચા-વેડા** (કોઃચા-) પું., બ. વ. [જુઓ 'કોચું'–ભૂ. કૃ. + 'વેડા.'] (લા.) કચાટિયા-વેડા, પારકી ખણખોદ કરવાની પ્રાકૃતિ

**કોચું** (કોઃચું) વિ. [જુઓ 'કોહવું'+ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] કોહેલું, સડી ગયેલું. (૨) (લા.) ચીડિયું

**કોચું-કૂચું** (કોઃચું-કૂચું) વિ. [જુઓ 'કોચું' ભૂ. કૃ. + 'કૂચો' ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] સડેલું અને કૂચાવાળું

**કોળ¹** (કોળ) પું. [દે. પ્રા. कोल] ઉંદરની જાતનું એક પ્રાણી, ઘૂંસ [ટીપાં (ઝાકળ-મેઘરવાથી નહિ)

**કોળ²** (કોળ) પું. કુદરતી રીતે પાંદડામાં બાઝતાં પાણીનાં

**કોળ³** (કોળ) પું. [જુઓ 'કોળવું.'] વૃક્ષમાં અંકુર ફૂટવા એ, કોર

**કોળ⁴** (કોળ) પું. નદીકાંઠાની મીઠી જમીન [એક કંદ

**કોળ-કંદ** (કોળ-કન્દ) પું. [અસ્પષ્ટ + સં.] ડુંગળીની જાતનો

**કોળ-કોળામણો** (કોળ-કોળા-) પું. આંબલા-પીપળી પ્રકારની સોરઠની એક રમત

**કોળણ** (કોળણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કોળી¹' + ગુ. 'અણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કોળી જાતની સ્ત્રી. (૨) (લા.) કાળી અથવા દયાહીન સ્ત્રી [દેખાતી ઝાકળ

**કોળમણી** (કોળમણી) સ્ત્રી. પાનખર ઋતુ પછી સવારે

**કોળમી** (કોળમી) સ્ત્રી. વંદાની જાતનું એક જીવડું

**કોળવડી** (કોળવડી) સ્ત્રી. [જુઓ 'કોળ¹' દ્વારા.] કોળવાઈ, ઉંદરિયું, ઉંદરવાઈ

**કોળવવું** (કોળવવું) જુઓ 'કોળવું'માં. ['કોળવડી.'

**કોળવાઈ** (કોળવાઇ) સ્ત્રી. [જુઓ 'કોળ¹' દ્વારા.] જુઓ

**કોળવું** (કોળવું) અ. ક્રિ. જુઓ 'કોરવું¹.' **કોળાવું** (કોળાવું) ભાવે., ક્રિ. **કોળાવવું** (કોળાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**કોળ-શિંબી** (કોળ-શિમ્બી) [અસ્પષ્ટ+સં.] સ્ત્રી. કાળી વાલોળ

**કોળ-સૂંઢ** (કોળ-) ન. એ નામનો એક વેલો (ભાજી તરીકે એના પાંદ ખવાય છે.)

**કોળ-સૂંઢા** (કોળ-) સ્ત્રી. જંગલી બિલાડી

**કોળંબ(-ભ)ણ** (કોળમ્બ(-મ્ભ)ણ) ન. [જુઓ 'કોળંબ(-ભ)-વું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] વા-વંટોળ સાથે વરસાદનું ચડી આવવું એ

**કોળંબવું** (કોળમ્બવું) જુઓ 'કોળંભવું.²'

**કોળંબો** (કોળમ્બો) પું. [દે. પ્રા. कोलंबअ-] જુઓ 'કોલંબ.¹'

**કોળાંભવું¹** (કોળમ્ભવું) અ. ક્રિ. જુઓ 'કોળવું.'

**કોળાંભ(-બ)વું²** (કોળમ્ભ(-મ્બ)વું) અ. ક્રિ. પોતાથી થયેલી વાછડી ઉપર ધણ-ખૂંટનું ટપવું કોળાંભવું, કોરંભવું

**કોળાડું** (કોળાડું) ન. [જુઓ 'કોળ¹' + ગુ. 'આડું' ત. પ્ર.] જુઓ 'કોળવડી.' [મુરબ્બાના પ્રકારનું ખાદ્ય

**કોળા-પાક** (કોળા-) પું. [જુઓ 'કોળું' + સં.] ભૂરા કોળાનું

**કોળાબડો** (કોળાબડો) પું. એ નામની એક દેશી રમત

**કોળામડી** (કોળામડી) સ્ત્રી. એ નામની એક દેશી રમત, ઓળ-કોળામણો

**કોળામણ** (કોળામણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કોળવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] કોળવું એ, કોરવું એ. (૨) ખિલવણી. (૩) પૃથ્વીના પૃષ્ઠ તરફ ભેજનું ચડવું એ. (૪) (લા.) પ્રસન્નતા

**કોળામી** સ્ત્રી. દોઢેક ફૂટની લંબાઈની દરિયાની એક માછલી

**કોળાવવું, કોળાવું** (કોળા-) જુઓ 'કોળવું'માં.

**કોળાંટ** (કોળાંટ) પું. [જુઓ 'કોળી¹' + ગુ. 'આંટ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (તિરસ્કારમાં) કોળી

**કોળાંબડું** (કોળાંબડું) ન. [ન. [જુઓ 'કોલંબ' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે પ્ર.] નમેલી ડાળી

**કોળાંબડો** (કોળાંબડો) પું. [જુઓ 'કોળાંબડું.'] જુઓ 'કોળાંબડું.' (૨) એ નામની એક દેશી રમત. (૩) વરસાદ આવતાં પહેલાંનો વખત

**કોળાંભ** પું. [પું. જુઓ 'કોલંબ.'] ઊગી નીકળવાની ક્રિયા, (૨) ઝાકળી વાદળાંની કોળામણ

**કોળાંભડું** ન. [ગુ. 'ડું' ત. પ્ર.] જુઓ 'કોળાંભું.'

**કોળાંભવું** (કોળાંભવું) જુઓ કોળવું.'

**કોળાંભું** (કોળાંભું) ન. [જુઓ 'કોલંબ.'] ઝાડને ડાળીઓને છેડે જ્યાં પાંદડાં ફૂટતાં હોય તે આછી ડાળ

**કોળિયાર** (કોળિયાર) વિ. [જુઓ 'કોળી¹' દ્વારા.] કોળીઓની વસ્તીવાળું

**કોળિયું¹** (કોળિયું) ન. [જુઓ 'કોળ¹' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કોળ પકડવાનું પાંજરું, કોળવાઈ. (૨) કોળને રહેવાનું દર

**કોળિયું²** (કોળિયું) ન. [જુઓ 'કોળી²' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઓડળમાં સમાય તેટલું ઘાસ. (૩) મગ મઠ વગેરે વાઢી લીધા પછી એના કરવામાં આવતા નાના ઢગલા

**કોળિયો** (કોળિયો) પું. [સં. कवल > પ્રા. कउल + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] મોંમાં એક વાર લઈ શકાય તેટલો ગ્રાસ, નવાલો. [-યાનું માર્યું (રૂ. પ્ર.) જમાડવામાં આવ્યું છે તેવું. -યાબાળો હાથ (રૂ.પ્ર.) સ્વાર્થી વૃત્તિ. -યે કોળિયે બિસ્મિલ્લા (-કોળિયે-) (રૂ. પ્ર.) પ્રસંગે પ્રસંગે જુદો જુદો લાગો. ૦ કરવું, ૦ કરવો, ૦ કરી જવું, ૦ કરી જવો (રૂ. પ્ર.) ઉચાપત કરી લેવું, ઓળવવું. ૦ ગળી જવો (રૂ. પ્ર.) પૂછ્યાનો જવાબ ન આપવો. ૦ પેટમાં ઊતરી જવો (રૂ. પ્ર.) પારકું બથાવી પાડવું. પહેલે કોળિયે માખી (પેઃલે કોળિયે-) (રૂ. પ્ર.) શરૂઆતમાં જ વિઘ્ન. મોઢે આવેલો કોળિયો (-કોળિયો) (રૂ. પ્ર.) લગભગ તૈયાર. લોહીનો કોળિયો (-કોળિયો) (રૂ. પ્ર.) અપ્રિય ભોજન. (૨) અગ્રાહ્ય વસ્તુ]

**કોળી¹** (કોળી) પું. [સં. कौलिक- > પ્રા. कोलिअ-] ભારતવર્ષની પ્રાચીન કૌલ જાતિમાંથી ઊતરી આવેલી કહેવાતી જાતિ અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**કોળી²** (કોળી) સ્ત્રી. હાથની મૂઠીમાં સમાય તેટલું ઘાસ કે રાડાં

**કોળી³** (કૉળી) સ્ત્રી. શિખરબંધ મંદિરમાં દેવની અને ઘૂમટની વચ્ચેની જાળીનો અંદરનો પોલાણવાળો ભાગ. (સ્થાપત્ય.) (૨) ઓસરી. (સ્થાપત્ય)

**કોળી⁴** (કોઃળી) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. कोहलिआ] કોળાં (ભૂરાં અને પતકોળાં)નો વેલો

**કોળી-કંકાળી** (કોળી-કઙ્કાળી) પું. [જુઓ 'કોળી¹' + સં. कङ्काली] હલકા વર્ણનો માણસ. (૨) તોફાની ટોળી

**કોળી-કાંદો** (કોળી-) જુઓ 'કોળ-કંદ.'

**કોળીડું** (કોળીડું) ન. ઘોડિયાનું ખોયું પહોળું રાખવા નાકાં

પાસે રાખવામાં આવતી પ્રત્યેક દાંડી
**કોળી-નાળી** (કોળી-) પું. [જુઓ 'કોળી' + સં. नालिक > પ્રા. नालिअ-] કોળી અને વાટપાડુ, ધાડપાડુ, લૂંટારુ
**કોળીડું** (કોળીંડું) ન. જુઓ 'કોળીડું.' (૨) અંગરખાનું ઓરિયું
**કોળું** (કોઃળું) ન. [ દે. પ્રા. कोहलक- ] એક મોટું શાક-ફળ (કોળીના વેલામાં થતું: 'ભૂરું કોળું' અને 'પતકોળું'-જે પણ ગુજરાતમાં 'કોળું' કહેવાય છે.) [**આખું કોળું(૦ગોપ) કરવું** (-કોઃળું-) (રૂ.પ્ર.) ઓળવી લેવું. **આખું કોળું શાકમાં ખપવું** (-કે જવું) (-કોઃળું-) (રૂ. પ્ર.) પોલ ચાલવી ]
**કોળે કોળ** (કોળે કોળ) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કોળિયો.'] (લા.) શ્વાસ રોકાઈ જાય એમ [(૨) કળ ચડે એવી રીતે
**કોળે કોળો** (કોળે કોળો) ક્રિ. વિ, ખડખડાટ, મોટેથી.
**કોળો[1]** (કોળો) પું. ઘોડો. (૨) તીરનું ભાથું
**કોળો[2]** (કોળો) પું. [ જુઓ 'કોળી.[2]'] મોટી કોળી, ઝૂડો, કક્લો
**કોંકણ** (કોંકણ) પું. [સં. માં સ્વીકારાયેલો कोङ्कण ] દક્ષિણ ગુજરાતની દક્ષિણનો રત્નાગિરિ સુધીનો સમુદ્રકાંઠાની પટ્ટીનો પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.) [બ્રાહ્મણોની એક જાત. (સંજ્ઞા.)
**કોંકણ-સ્થ** (કોંકણ-) વિ. [ + स्था ધાતુથી स्थ ] કોંકણની
**કોંકણા** (કોંકણા) પું., બ. વ. [ જુઓ 'કોંકણ' ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર. ] કોંકણ પ્રદેશના આદિવાસીઓની એક જાત. (સંજ્ઞા.)
**કોંકણી** (કોંકણી) વિ. [જુઓ 'કોંકણ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર. ] કોંકણ દેશને લગતું. (૨) સ્ત્રી. કોંકણની ભાષા. (સંજ્ઞા.)
**કોંકલું** (કોંકલું) વિ. જુઓ 'કંગલું.'
**કોંકે(૦ઈ)વ** (કોઙ્કેવ) જુઓ 'કોન્કે(૦ઇ)વ'.
**કોંક્રીટ** (કોઙ્ક્રીટ) જુઓ 'કોન્ક્રીટ.'
**કોંગ્રેસ** (કોઙ્ગ્રેસ) જુઓ 'કોન્ગ્રેસ.'
**કોંગ્રેસ-મૅન** (કોઙ્ગ્રેસ-) જુઓ 'કોન્ગ્રેસ-મૅન.'
**કોંગ્રેસવાદી** જુઓ 'કોન્ગ્રેસવાદી.'
**કોંચલી** (કોંચલી) સ્ત્રી. ડુક્કરની દાતરડી. (૨) લાંબો દાંત
**કોંચું** (કોંચું) વિ. [રવા.] ચિમોડાઈ ગયેલું
**કોંઝર્વેટિવ** (કોઞ્ઝર્વેટિવ) જુઓ 'કોન્ઝર્વેટિવ.'
**કોંઝુ** (કોંઝું) વિ. ખરાબ
**કોંટાઈ** (કોંટાઇ) સ્ત્રી. [જુઓ 'કોંટો' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] (લા.) મગરૂરી, ગર્વ. (૨) રીસ, ગુસ્સો. (૩) વેરઝેર
**કોંટ[1]**(-ઠ, -ઢ) (કોંટ્ય, -ઠ્ય, -ઢ્ય) સ્ત્રી. બળદ અથવા ઊંટની કાંધ પાસેનો ઊંચો ભાગ
**કોંટ[2]** (કોંટ) ન. એ નામનું એક ફળ-ઝાડ, કોઠું
**કોંટાવું** (કોંટાવું) અ. ક્રિ. [જુઓ 'કોંટો,' ના. ધા.] કોંટો ફૂટવો, અંકુર ફૂટવો
**કોંટિનેંટલ** (કોણ્ટિનેણ્ટલ) જુઓ, 'કોન્ટિનેન્ટલ.'
**કોંટિ(-ઠિ)યું** (કોંટિ(-ઠિ)યું) વિ. [જુઓ 'કોંટ(-ઠ)' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કાંધવાળું
**કોંટી** (કોંટી) સ્ત્રી. યુક્તિ, તદબીર, હિકમત. (૨) ગૂંચવણવાળો હિસાબ ઉકેલવાની ટૂંકી રીત. (૩) તલવાર મ્યાનમાંથી સરી ન પડે એ માટે બંધાતી પાતળી સાંકળી કે દોરી
**કોંટી-બાજ** (કોંટી-) વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] યુક્તિબાજ. (૨) ખટપટિયું, કાવાદાવા કરનાર
**કોંટું** (કોંટું) ન. [જુઓ 'કોંટી.'] યુક્તિ, તદબીર, કોંટી, પેંતરો [૦ **બેસવું** (-બેસવું) (રૂ. પ્ર.) યુક્તિ સફળ થવી]
**કોંટ્રૂર** (કોણ્ટ્રૂર) જુઓ 'કોન્ટ્રૂર.'
**કોંટો[1]** (કોંટો) પું. અંકુર, ફણગો. (૨) (લા.) અભિમાન, ગર્વ. (૩) જોર, બળ
**કોંટો[2]** (કોંટો) પું. ખારેકનું બારદાન
**કોંટ્રાસ્ટ** (કોણ્ટ્રાસ્ટ) જુઓ 'કોન્ટ્રાસ્ટ.'
**કોંટ્રેક્ટ** (કોણ્ટ્રેક્ટ) જુઓ 'કોન્ટ્રેક્ટ.'
**કોંટ્રેક્ટર** (કોણ્ટ્રેક્ટર) જુઓ 'કોન્ટ્રેક્ટર.'
**કોંડ્રમ** (કોણ્ડ્રમ) જુઓ 'કોન્ડ્રમ.'
**કોંઠ** (કોંઠ્ય) જુઓ 'કોંટ.'
**કોંઠિયું** (કોંઠિયું) જુઓ 'કોંટિયું.'
**કોંઠો** (કોંઠો) પું. ભરોસો, વિશ્વાસ
**કોંડવું** (કોંડવું) અ. ક્રિ. કાયર થવું, થાકી જવું
**કોંડો** (કોંડો) પું. લોટમાંથી બાકી વધેલી ફોતરી, થૂલી
**કોંઢ** (કોંઢ્ય) જુઓ 'કોંટ.'
**કોંડોમ** (કોણ્ડોમ) જુઓ 'કોન્ડોમ.'
**કોંઠી** (કોંઠી) સ્ત્રી. નવી ફૂટ, ફણગો, અંકુર, કોંટો. (૨) નવી ફૂટતી કળી. (૩) કળીચૂનો. (૪) અંગરખાનો એક ભાગ
**કોંઢી[2]** (કોંઢી) સ્ત્રી. તમાકુ પીવાની નળી, ચૂંગી
**કોંઢું** (કોંઢું) ન. [સં. कूष्माण्ड દ્વારા] કોળું
**કોંઢો** (કોંઢો) પું. [જુઓ 'કોંઢું.'] કોળાંનો વેલો
**કોંતડાવું** (કોંતડાવું) અ.ક્રિ. વરસાદ વધારે થતાં ડૂંડાંનું અંદર અને અંદર સડી જવું [ગોળાકાર ખાડો
**કોંધ** (કોંધ્ય) સ્ત્રી. ઠામ ઘડવા માટે કુંભારે જમીનમાં કરેલો
**કોંધા** (કોંધા) સ્ત્રી. તૂંબડીની એક જાત
**કોંધાવવું** ( કોંધાવવું ) સ. ક્રિ. [ જુઓ 'કોંધ' દ્વારા ના. ધા.] માટીનાં વાસણ ઘડીને ઠારવા માટે રાખમાં ખાડો કરી દાટવાં
**કોંપાઉંડ** (-ઉણ્ડ) જુઓ 'કોમ્પાઉન્ડ.'
**કોંપાઉંડર** (કોમ્પાઉણ્ડર) જુઓ 'કોમ્પાઉન્ડર.'
**કોંપાર્ટમેંટ** (કોમ્પાર્ટમેણ્ટ) જુઓ 'કોમ્પાર્ટમેન્ટ.'
**કોંપિટંટ** (કોમ્પિટણ્ટ) જુઓ 'કોમ્પિટન્ટ.'
**કોંપોઝિટર** (કોમ્પોઝિટર) જુઓ 'કોમ્પોઝિટર.'
**કોંપોસ્ટ** (કોમ્પોસ્ટ) જુઓ 'કોમ્પોસ્ટ.'
**કોંપ્લિમેંટરી** (કોમ્પ્લિમેણ્ટરી) જુઓ 'કોમ્પ્લિમેન્ટરી.'
**કોંબું** (કોંબું) ન. શરણાઈની જાતનું એક વાદ્ય [ઝાડ
**કૌ(-કૌં)(૦વ)ચ[1]** (-ચ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'કવચ.[2]'] કૌંચાનું
**કૌ(-કૌં)(૦વ)ચ,[2]** -ચું ન. [જુઓ 'કવચુ.'] જુઓ 'કવચું.'
**કૌ(-કૌં)(૦વ)ચ(-ચાં)-પાક** જુઓ 'કવચાં-પાક.'
**કૌ(-કૌં)(૦વ)ચું** જુઓ 'કૌચું.'
**કૌઝી** સ્ત્રી. મીઠા પાણીની એ નામની એક માછલી
**કૌટ(-ટિ)લ્ય** પું. [સં.] ચંદ્રગુપ્ત મૌર્યનો પ્રધાન વિષ્ણુગુપ્ત ચાણક્ય. (સંજ્ઞા.) [કે એણે રચેલું ('અર્થશાસ્ત્ર')
**કૌટિલીય** વિ. [સં.] કૌટિલ્ય વિષ્ણુગુપ્ત ચાણક્યને લગતું
**કૌટલ્ય[1]** ન. [સં.] કુટિલતા, આડાઈ, વક્ર-તા

**કૌટિલ્ય**[2] જુઓ 'કૌટલ્ય.'

**કૌટિલ્ય-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] (લા.) રાજનીતિનું શાસ્ત્ર

**કૌટુંબિક** (કૌટુમ્બિક) વિ. [સં.] કુટુંબને લગતું, કુટુંબના સંબંધનું. (૨) સગું-સાગવું

**કૌટુંબિક-વૈદ્ય** (કૌટુમ્બિક-) પું. [સં.] કુટુંબની ચિકિત્સા કરવા નક્કી કરેલો વૈદ્ય કે ડૉક્ટર, 'ફૅમિલી-ડૉક્ટર'

**કૌણિક** વિ. [સં.] ખૂણાને લગતું

**કૌતક** ન. [સં. कौतुक] જુઓ 'કૌતુક(૨).'

**કૌતુક** ન. [સં.] કુતૂહલ, આશ્ચર્ય, નવાઈ. (૨) નવાઈ પમાડે તેવો બનાવ. (૩) ગર્ભાદિ સંસ્કાર. (૪) માંગલિક શણગાર

**કૌતુક-કર્મ** ન. [સં.] માંગલિક શણગાર. (૨) માંગલિક પ્રસંગે માથા ઉપર કરવામાં આવતો ચાંદલો કે તિલક

**કૌતુક-કારી** વિ. [સં., પું.] કૌતુક ઉપજાવે તેવું, નવાઈ-જનક

**કૌતુક-પૂર્ણ** વિ. [સં.] જુઓ 'કૌતુક-ભરેલું,' 'રૉમૅન્ટિક'

**કૌતુક-પ્રિય** વિ. [સં.] જેને અદ્ભુત પ્રસંગો અને વાર્તાઓ ગમનાં હોય તેવું

**કૌતુક-પ્રેમ** પું. [સં., °પ્રેમા પું., °પ્રેમ ન.] અદ્ભુત પ્રસંગો અને વાર્તાઓ તરફની લગની, 'રોમૅન્ટિસિઝમ' (વિ. મ.)

**કૌતુક-ભરેલું, કૌતુક-ભર્યું** વિ. [સં. + 'ભરવું' + ગુ. 'એલું' બી. ભૂ. કૃ., 'યું' ભૂ. કૃ.] કૌતુકપૂર્ણ, 'રોમૅન્ટિક'

**કૌતુક-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'કૌતુક-પ્રેમ.'

**કૌતુકાગાર** ન. [સં. कौतुक + अगार] કન્યાદાન-વિધિ પૂરો થયા પછી વર-વધૂને જ્યાં લઈ જવામાં આવે છે તે શણગારેલો ઓરડો, માહ્યરું. (૨) સંગ્રહસ્થાન, 'મ્યુઝિયમ'

**કૌતુકાચાર** પું. [સં. कौतुक + आ-चार] માંગલિક પ્રસંગે કરવામાં આવતો શણગાર. (૨) લગ્ન પ્રસંગે વરકન્યાને મીંઢોળ બાંધવા વગેરે તે તે માંગલિક ક્રિયા

**કૌતુકાસ્પદ** વિ. [સં. कौतुक + आस्पद] નવાઈ ઉપજાવે તેવું

**કૌતુકિયો** વિ., પું. [સં. कौतुक + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] વિવાહ સંબંધી માંગલિક વિધિ કરાવનારો ગોર [કરાવનારું

**કૌતુકી** વિ. [સં., પું.] કૌતુકવાળું. (૨) વિવાહ-વિધિ

**કૌતુકોત્કંઠા** (-ત્કણ્ઠા) સ્ત્રી. [સં. कौतुक + उत्कण्ठा] નવાઈ ઉપજાવે તેવા પ્રસંગ જોવાની અને વાર્તાઓ વાંચવા-સાંભળવાની આતુરતા

**કૌતૂહલ** ન. [સં.] જુઓ 'કુતૂહલ.'

**કૌથુમી** સ્ત્રી. [સં.] સામવેદની એ નામની એક શાખા. (સંજ્ઞા.)

**કૌપીન** સ્ત્રી., ન. [સં., ન.] લંગોટી [(સાધુ વગેરે)

**કૌપીન-ધારી** વિ., પું. [સં. પું.] જેણે લંગોટી પહેરી છે તેવો

**કૌભાંડ** (કૌભાણ્ડ) ન. [સં.] (લા.) તરકટ, તૂત. (૨) કાવતરું, કૂટ. [૦ **કરવાં** (રૂ.પ્ર.) સામાને મુશ્કેલીમાં મૂકી દે તેવી ખટપટ કરવી]

**કૌમાર(-ર્ય)** ન. [સં.] કુમારાવસ્થા. (૨) કુંવારાપણું

**કૌમાર(-ર્ય)-વ્રત** ન. [સં.] કુંવારા રહેવાનું વ્રત

**કૌમાર્ય-ભંગ** (-ભઙ્ગ) પું. [સં.] સ્ત્રી-પુરુષનો પહેલો સમાગમ

**કૌમાર્યાવસ્થા** સ્ત્રી. [સં. कौमार्य + अव-स्था] કુમારાવસ્થા, કુંવારાપણું [નામનું ભેરીના પ્રકારનું એક વાદ્ય

**કૌમુદિકા** સ્ત્રી. [સં.] ચંદ્રિકા, ચાંદની, જ્યોત્સ્ના. (૨) એ

**કૌમુદી** સ્ત્રી. [સં.] ચંદ્રિકા, ચાંદની, જ્યોત્સ્ના. (૨) ભટ્ટોજી દીક્ષિતના 'સિદ્ધાંતકૌમુદી' નામના સંસ્કૃત વ્યાકરણ ગ્રંથની એ ટૂંકી સંજ્ઞા. (સંજ્ઞા.)

**કૌમુદી-નાથ, કૌમુદી-પતિ** પું. [સં.] ચંદ્રમા

**કૌમુદી-મહોત્સવ** પું. [સં.] આશ્વિન સુદિ પૂર્ણિમા-શરદ-પૂર્ણિમા અને કાર્તિક સુદિ પૂર્ણિમાનો ઉત્સવ

**કૌમોદકી** સ્ત્રી. [સં.] વિષ્ણુની એ નામની ગદા. (સંજ્ઞા.)

**કૌરવ** પું. [સં.] ચંદ્રવંશના એક રાજા કુરુનો વંશજ. (૨) (અર્થ સંકુચિત થતાં એ વંશના) ધૃતરાષ્ટ્ર રાજાના દુર્યોધન વગેરે પુત્રોમાંનો પ્રત્યેક પુત્ર. (સંજ્ઞા.)

**કૌરવ-પતિ** પું. [સં.] ધૃતરાષ્ટ્રનો પુત્ર-એકસો કૌરવ ભાઈઓનો વડીલ ભાઈ દુર્યોધન

**કૌરવ્ય** વિ., પું. [સં.] જુઓ 'કૌરવ(૧).'

**કૌલ**[1] વિ. [સં.] કુળને લગતું, કૌલિક. (૨) વામમાર્ગીય શક્તિપંથનું અનુયાયી કે એ પંથને લગતું

**કૌલ**[2] પું. [સં.] ભારતવર્ષની પ્રાગિતિહાસ-કાલની આર્યેતર આદિવાસી પ્રજા અને એનો પ્રત્યેક માણસ (જેમાંથી 'કોળી'-'ભીલો' વગેરે જાતિઓ ઊતરી આવી મનાય છે.)

**કૌલ-ધર્મ, કૌલ-મત, કૌલ-માર્ગ** પું. [સં.] વામમાર્ગીય શક્તિ-સંપ્રદાય. (સંજ્ઞા.)

**કૌલિક** વિ. [સં.] કુળને લગતું, કુળના સંબંધનું. (૨) કૌલમાર્ગનું અનુયાયી, એ માર્ગને લગતું

**કૌલીન્ય** ન. [સં.] કુલીનતા, ખાનદાની

**કૌલેય** પું. [સં.] કૌલ-વંશ (પ્રાચીનતમ આદિવાસી કૌલ જાતિ) નો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**કૌ(-કૌં)વચ**[1-2] જુઓ 'કૌચ.[1-2]'

**કૌ(-કૌં)વચ(-ચાં)-પાક** જુઓ 'કૌચ(-ચાં)-પાક.'

**કૌ(-કૌં)વચું** જુઓ 'કૌચું.'

**કૌવત** ન. [અર. કુવ્વત્] શક્તિ, તાકાત, બળ

**કૌવત-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય], **કૌવતી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કૌવતવાળું

**કૌવાડો** પું. [ગ્રા.] કોસથી પાણી કાઢવા માટેની કૂવા ઉપરની માંડણીમાંનું પ્રત્યેક મોટું લાકડું

**કૌવા-ડો(-ઢો)ડી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**કૌવો** પું. [હિં.] કાગડો. (૨) પોપટની જાતનું એક પક્ષી. (૩) પતંગની નીચેનો ચોડેલો ત્રિકોણાકાર ભાગ. (૪) લગ્નની એક ક્રિયા

**કૌશલ, -લ્ય** ન. [સં.] જુઓ 'કુશલ-તા.'

**કૌશ(-સ)લ્યા** સ્ત્રી. [સં.] રામાયણમાં બતાવ્યા પ્રમાણે કોશલ દેશના રાજાની પુત્રી-ઇક્ષ્વાકુ વંશના રાજા દશરથની પટરાણી-રામચંદ્રજીની માતા. (સંજ્ઞા.)

**કૌશ(-સ)લ્યા-તનય, કૌશ(-સ)લ્યા-નંદન,** (-નન્દન), **કૌશ(-સ)-લ્યા-પુત્ર, કૌશ(-સ)લ્યા-સુત** પું. [સં.] કૌશલ્યાના પુત્ર (ઇક્ષ્વાકુવંશના રામચંદ્ર)

**કૌશાંબી** (કૌશામ્બી) સ્ત્રી. [સં.] ગંગા-યમુનાના દોઆબના નીચેના ભાગમાં આવેલી એક પ્રાચીન નગરી. (સંજ્ઞા.)

**કૌશિક** પું. [સં.] કુશિકના વંશમાં થયેલ વિશ્વામિત્ર ઋષિ (સંજ્ઞા.) ઈંદ્ર. (૩) ન. [સં., પું.] ઘુવડ

**કૌશિકી, ૦ વૃત્તિ** સ્ત્રી [સં.] નાટ્યલેખનમાં અનુસરાતી ચાર વૃત્તિઓમાંની એક, કૈશિકી. (નાટ્ય.)

**કૌશેય** ન. [સં.] (કોસેટામાંથી બનતું) રેશમ. (૨) રેશમી વસ્ત્ર

**કૌષીતકી** સ્ત્રી. [સં.] એ નામનો એક બ્રાહ્મણ ગ્રંથ. (સંજ્ઞા.) (૨) એ નામનું એક ઉપનિષદ, (સંજ્ઞા.)

**કૌસલ્યા** જુઓ 'કૌશલ્યા.'

**કૌસલ્યા-તનય, કૌસલ્યા-નંદન** (-નન્દન), **કૌસલ્યા-પુત્ર, કૌસલ્યા-સુત** જુઓ 'કૌશલ્યા-તનય.'

**કૌસ્તુભ** પું. [સં.] પુરાણોમાં વિષ્ણુની પાસે રહેતો કહેલો સમુદ્રમાંથી નીકળેલો એક મણિ. (સંજ્ઞા.)

**કૌં(૦ચ)ચ**[૧-૨] જુઓ 'કૌંચ.[૧-૨]'

**કૌં(૦ચ)ચ(-ચાં)-પાક** જુઓ 'કૌંચ-પાક.'

**કૌં(૦ચ)ચું** જુઓ 'કૌંચું.' [ઋષિ. (સંજ્ઞા.)

**કૌંડિન્ય** (કૌણ્ડિન્ય) પું. [સં.] પ્રાચીન કાલનો એક

**કૌંતેય** (કૌન્તેય) પું. [સં.] પાંડુની રાણી પૃથા-કુંતીના ત્રણ પાંડવ પુત્રોમાંનો પ્રત્યેક પુત્ર, કુંતી-પુત્ર, પાર્થ

**કૌંસ** પું. [અર. કવ્સ્] (ધનુષની આકૃતિ-એ દ્વારા) [ ], { }, ( ), આવા મોટો મધ્યમ નાનો એમ ત્રણ પ્રકારના તે તે આકાર, 'બ્રૅકેટ.' (વ્યા.)

**ક્યમ** ક્રિ. વિ. [સં. कथम् દ્વારા અપ. केम, किम > જૂ. ગુ.] જુઓ 'કેમ.' (પદ્યમાં.)

**ક્યહીં, -હું** ક્રિ. વિ. [સં. कस्मिन् > कम्हि, कहिं > જુઓ 'કહીં'] જુઓ કહીં' અને 'ક્યાં.' (પદ્યમાં.)

**ક્યાડું** વિ. ઘેરા રાતા રંગનું. (૨) (લા.) ઘેરા રાતા રંગનું (ઘોડું.), (૩) ચપળ, હોશિયાર

**ક્યામત** સ્ત્રી. [અર. કિયામત્] ખુદા-ઈશ્વર સમક્ષ ન્યાય માટે ઊભા રહેવાનો અંતિમ દિવસ (ઇસ્લામી માન્યતા પ્રમાણે). (૨) મહાપ્રલય. (૩) (લા.) મોટી આફત, સંકટ

**ક્યારડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ક્યારડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ક્યારો. (૨) ચોખાનું વાવેતર કરવા યોગ્ય ખેતર

**ક્યારડું** વિ. જુઓ 'ક્યાડું.' [જુઓ 'ક્યારડી.'

**ક્યારડો** પું. [જુઓ 'ક્યારડો' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**ક્યાર-થી** (ક્યાઃર-થી) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ક્યારે' + ગુ. 'થી' પાં. વિ.ના અર્થનો અનુગ.] કયા સમયથી ? (પ્રશ્નાર્થે). (૨) કેટલાય સમયથી (પ્રશ્નાર્થે નહિ)

**ક્યાર-નું** (ક્યાઃરનું) વિ. [જુઓ 'ક્યારે' + ગુ. 'નું' છ. વિ.ના અર્થનો અનુગ.] કયા સમયનું ! (પ્રશ્નાર્થે). (૨) કેટલાય સમયનું જૂનું (પ્રશ્નાર્થે નહિ) ['ક્યારડી.'

**ક્યારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ક્યારો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ

**ક્યારે** (ક્યાઃરે) ક્રિ. વિ. [સં. किम् + वारના कस्मिन् वारे-ના વિકાસમાં જૂ. ગુ. 'કિહિ વારઇ' > 'કિહિ-આરઇ' દ્વારા] કયે સમયે !

**ક્યારે-ક** (ક્યાઃરેક) ક્રિ. વિ. [+ ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર. પ્રશ્નને બદલે અનિશ્ચિત અર્થે] કોઈ કોઈ સમયે જ, કોઈક વાર જ

**ક્યારે-ય** (ક્યાઃરે-ય) ક્રિ. વિ. [+ જુઓ 'ય;' પ્રશ્નને બદલે અનિશ્ચિત અર્થે.] કોઈ પણ સમયે, કદી પણ, કોઈ વાર પણ

**ક્યારો** પું. [સં. केदारक- > પ્રા. केआरअ- > જૂ. ગુ. 'કિઆરઉ'] ઝાડ કે રોપાંની આસપાસ પાણી જળવાઈ રહે એ માટે કરવામાં આવતી પાળવાળી જગ્યા. (૨) ખેતરોમાં પવાતું પાણી અમુક-અમુક ભાગમાં સચવાઈ રહે એ માટે કરવામાં આવતો પાળીવાળો ચોરસ કે લંબચોરસ આકાર

**ક્યાસ** પું. [અર. કિયાસ્] ધારણા, અટકળ, અંદાજ, સુમાર. (૨) કસોટી, પરીક્ષા. (૩) આંકણી, કિંમત

**ક્યાં** (ક્યાંઃ) ક્રિ. વિ. [સં. कस्मात्- > પ્રા. कम्हां જૂ. ગુ. 'કિહાં' દ્વારા., પાં. વિ. ને બદલે સા. વિ. ના અર્થમાં પરિવર્તન] કયે સ્થળે, કઈ જગ્યાએ !

**ક્યાં-ક** (ક્યાંઃક) ક્રિ. વિ. [+ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર., પ્રશ્નાર્થમાંથી અનિશ્ચિત અર્થે] કોઈક જ સ્થળે, કોઈક જ ઠેકાણે

**ક્યાં કણે** (ક્યાંઃ કણે) ક્રિ. વિ. [+ જુઓ 'કણે,'] કયે સ્થળે !

**ક્યાં-કારો** (ક્યાંઃકારો) પું. [+ સં. कार-क નો વિકાસ] 'ક્યાં ક્યાં' એમ પૂછવું એ (અપશુકનનો શબ્દ ગણાય છે.)

**ક્યાંથી** (ક્યાંઃથી) ક્રિ. વિ. [+ ગુ. 'થી' પાં. વિ.ના અર્થનો અનુગ] કયે સ્થળેથી !

**ક્યાં-નું** (ક્યાંઃ-નું) વિ. [ગુ. 'નું' છ. વિ.ના અર્થનો અનુગ] કયા સ્થળનું !

**ક્યાં-ય, -યે** (ક્યાંઃય, -યે) ક્રિ. વિ. [+ જુઓ 'ય' + 'એ' ત. પ્ર., પ્રશ્નાર્થમાંથી અનિશ્ચિત અર્થે] કોઈ પણ સ્થળે

**ક્યુરેટર** પું. [અં.] રક્ષક, રખોપિયો. (૨) સંગ્રહસ્થાન પુસ્તકાલય વગેરેનો ઉપરી અધિકારી

**ક્યૂલેક્સ** પું. [અં.] એક જાતનો મચ્છર

**ક્યુસેક** ન. [અં.] પાણીના વહેણનું માપ

**ક્યૂ** સ્ત્રી. [અં.] હરોળ, કતાર, હાર

**ક્યૂપિડ** પું. [અં.] કામદેવ

**ક્યૂબ** પું. [અં.] ઘન આકાર

**ક્યૂબિક, ક્યૂબિકલ** વિ. [અં.] ઘન આકારનું

**ક્યૂબિટ** ન. [અં.] અઢાર ઇંચનું માપ

**ક્રતુ** પું. [સં.] યજ્ઞ

**ક્રતુ-રાજ** પું. [સં.] અશ્વમેધ રાજસૂય જેવો તે તે મોટો યજ્ઞ

**ક્રમ** પું. [સં.] પગલું ભરવું એ. (૨) એક પછી એક આવી રહેવું એ, શ્રેણી, હાર, પંક્તિ, હારમાળા, ઑર્ડર.' (૩) વૈદિક ઋચાઓનો પાઠ કરવાનો એક પ્રકાર

**ક્રમ-ચય** પું. [સં.] સંખ્યાઓના કે અક્ષરો યા શબ્દોના ક્રમની ભિન્ન ભિન્ન રીતની ગોઠવણી, 'પર્મ્યુટેશન' (રતી. છ. વાલેસ.)

**ક્રમધર્મી** વિ. [સં., પું.] ક્રમિક રીતે આગળ વધનારું, 'પ્રોગ્રેસિવ' (દ. બા.)

**ક્રમ-નિવેદન** ન. [સં.] કાર્યક્રમની તપસીલ, 'પ્રોગ્રામ' (કા. છ.)

**ક્રમ-પુરઃસર, ક્રમ-પૂર્વક** ક્રિ. વિ. [સં.] ક્રમ પ્રમાણે એક પછી એક [પરંપરાપ્રાપ્ત

**ક્રમ-પ્રાપ્ત** વિ. [સં.] એક પછી એક એ રીતે મળેલું,

**ક્રમ-બદ્ધ** વિ. [સં.] એક પછી એક એ રીતે બાંધવામાં આવેલું

**ક્રમબદ્ધ-તા** સ્ત્રી. [સં.], **ક્રમ-બંધન** (-બન્ધન) ન. [સં.]

ક્રમને તોડ્યા સિવાય એને વળગી રહેવું એ
**ક્રમ-ભંગ** (-ભઙ્ગ) પું. [સં.] ક્રમ તોડી નાખવો એ. (૨) નિયમ-ભંગ
**ક્રમ-મુક્તિ** સ્ત્રી., **ક્રમ-મોક્ષ** પું. [સં.] એક પછી એક ઉચ્ચ લોકમાં ગયા પછી છેલ્લે મળતો આત્યંતિક મોક્ષ
**ક્રમ-યાદી** સ્ત્રી. [સં. क्रम + જુઓ 'યાદી.'] નોકરોના પગાર અને દાખલ થયાની તારીખના ધોરણે બનાવેલું નામવાર પત્રક, 'ગ્રેડેશન લિસ્ટ'
**ક્રમ-વાચક** વિ. [સં.] ક્રમ બતાવનારું. [વ્યા.]
**ક્રમ-વાર** ક્રિ. વિ. [સં.] ક્રમ પ્રમાણે, અનુક્રમ મુજબ, ક્રમશઃ
**ક્રમ-વિવશ** વિ. [સં.] કુદરતી ક્રમને વશ રહેલું
**ક્રમ-શઃ** ક્રિ. વિ. [સં.] ક્રમ પ્રમાણે એક પછી એક. (૨) ચાલુ, હપ્તેથી
**ક્રમ-સૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] પ્રથમ આકાશ-પછી વાયુ અગ્નિ પાણી અને પૃથ્વી એ પ્રમાણેના ક્રમે ઉત્પન્ન થયેલી સૃષ્ટિ. (વેદાંત.)
**ક્રમાગત** વિ. [સં. क्रम + आ-गत] ક્રમ પ્રમાણે આવેલું. (૨) પરંપરા-પ્રાપ્ત
**ક્રમાનુકૂલ(-ળ)** વિ. [સં. क्रम + अनु-कूल] ક્રમને અનુકૂળ હોય તેવું, ક્રમાનુસારી ['સિન્ટેક્ટિકલી'
**ક્રમાનુસાર** ક્રિ. વિ. [સં. क्रम + अनुसार] ક્રમ પ્રમાણે,
**ક્રમાનુસારી** વિ. [સં. क्रम + अनुसारी પું.] ક્રમ પ્રમાણે ચાલ્યું આવતું, પરંપરા-પ્રાપ્ત, 'સિન્ટેક્ટિકલ' (ક. પ્રા.)
**ક્રમાંક** (ક્રમાઙ્ક) પું. [સં. क्रम + अङ्क] અનુક્રમે આવતો સંખ્યાનો આંકડો (૧, ૨, ૩, ૪, ૫, ૬ પ્રકારના ક્રમે), 'સીરિયલ નમ્બર'
**ક્રમિક** વિ. [સં.] એક પછી એક આવે એમ, ક્રમાનુસારી, 'સીરિયલ.' (૨) સમય સમય પરનું, 'પીરિયોડિકલ.' (૩) આગળ વધતું, 'પ્રોગ્રેસિવ' (દ બા.)
**ક્રમિક-તા** સ્ત્રી. [સં.] ક્રમિક રીતે આવે એ સ્થિતિ. (૨) પરંપરા. (૩) નિયમિતતા
**ક્રમે ક્રમે** ક્રિ. વિ. [સં. क्रम + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ.નો પ્ર.- અને દ્વિર્ભાવ] ક્રમપુરઃસર, ક્રમશઃ, એક પછી એક
**ક્રય** પું. [સં.] ખરીદવું એ, ખરીદ
**ક્રય-વસ્તુ** સ્ત્રી. [સં., ન] ખરીદવાની ચીજ-વસ્તુ
**ક્રય-વિક્રય** પું. [સં.] ખરીદ અને વેચાણ
**ક્રવ્ય** ન. [સં.] કાચું માંસ
**ક્રવ્યાદ** વિ. [સં. क्रव्य + आद] કાચું માંસ ખાનાર (ખાસ કરી હિંસ્ર પશુ-પક્ષીઓ), માંસજીવી (પક્ષી-પશુઓ)
**ક્રંદન** (ક્રન્દન) ન. [સં.] રો-કકળ, રડારોડ, કલ્પાંત
**ક્રાઇસ્ટ** પું. [અં.] ખ્રિસ્તી ધર્મના સંસ્થાપક–પેગંબર ઈશુ ખ્રિસ્ત, 'જીસસ ક્રાઇસ્ટ.' (સંજ્ઞા.)
**ક્રાઉન** પું., ન. [અં.] રાજા બાદશાહનો મુગટ. (૨) ઇગ્લૅન્ડનું અઢી શિલિંગનું એક નાણું કે સિક્કો. (૩) વિ. ૨૦" × ૩૦"ના માપના છાપવા માટેના કાગળના માપનું
**ક્રાઉન-પ્લે(૦ઇ)ટ** સ્ત્રી. [અં.] બૉઇલરની ભઠ્ઠીની ઉપરની પ્લેઇટ
**ક્રાઉન-સાઇઝ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ક્રાઉન(૩)'–એ માપ.
**ક્રૅન્ક** પું. [અં.] ચક્રાકાર સંચાં ચલાવવા માટેનું વાંકિયું. ૨) સાઇકલમાં જેમાં પેડલ ભરાવવામાં આવે છે તે તે ખૂંટો
**ક્રાંઉં,૦ ક્રાંઉં** પું. [રવા.] કાગડાનો અવાજ
**ક્રાંત** (ક્રાન્ત) વિ. [સં.] ઓળંગી જવામાં આવેલું. (૨) અતીત, જૂના સમયનું. (૩) ઊંડાણમાં રહેલું
**ક્રાંત-દર્શન** (ક્રાન્ત-) ન. [સં.] કોઈ પણ વિષયમાં ઊંડાણથી ઊતરવું એ. (૨) ભૂતકાળનું દર્શન. (૩) દીર્ઘદૃષ્ટિ
**ક્રાંત-દર્શી** (ક્રાન્ત-) વિ. [સં., પું.] કોઈ પણ વસ્તુના કે વિષયના ઊંડાણમાં ઊતરનારું. (૨) અતીતને સ્વબુદ્ધિથી નિહાળનારું. (૩) આગામી બનાવોનો અગાઉથી ખ્યાલ મેળવનારું
**ક્રાંત-દૃષ્ટિ** (ક્રાન્ત-) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ક્રાન્ત-દર્શન.'
**ક્રાંત-દ્રષ્ટા** (ક્રાન્ત-) વિ. [સં., પું.] જુઓ 'ક્રાંત-દર્શી.'
**ક્રાંતિ** (ક્રાન્તિ) સ્ત્રી. [સં.] જવું એ, ગતિ. (૨) વટાવી જવું એ, ઓળંગી જવું એ. (૩) પ્રચલિત સપાટીથી ક્યાંય આગળ વધી કરવામાં આવતો અસાધારણ પલટો, 'રેવોલ્યૂશન' (હ. હ. ધ્રુવ.). (૪) પરિભ્રમણ. (૫) ખગોળીય નાડીમંડળથી કોઈ નક્ષત્રનું અંતર. (ખગોળ.). (૬) કોઈ પણ આકાશીય પદાર્થમાંથી વિષુવવૃત્ત ઉપર દોરેલ લંબ. (ખગોળ.). (૭) આકાશીય પદાર્થનું નમવું એ. (ખગોળ.). (૮) સૂર્યના ફરવાનો ભાસ આપતો માર્ગ. (ખગોળ.)
**ક્રાંતિ-કાર, ૦ક** (ક્રાન્તિ-) વિ. [સં.], -રી વિ. [સં., પું.] ભારે પ્રકારનું પરિવર્તન લાવનાર, 'રેવોલ્યૂશનિસ્ટ'
**ક્રાંતિ-કાલ(-ળ)** (ક્રાન્તિ-) પું. [સં.] ભારે પ્રકારનું પરિવર્તન કરવાનો સમય, ઊથલ-પાથલનો સમય
**ક્રાંતિ-કોટિ(-ટી)** (ક્રાન્તિ-) સ્ત્રી. [સં.] કોઈ પણ આકાશીય પદાર્થનું આકાશીય ધ્રુવથી અંતર. (ખગોળ.)
**ક્રાંતિ-કોણ** (ક્રાન્તિ-) પું. [સં.] કિરણનું પરાવર્તન થાય તે બિંદુ આગળ બનતો નાનામાં નાનો ખૂણો
**ક્રાંતિ-ક્ષેત્ર** (ક્રાન્તિ-) ન. [સં.] ખગોળની વિષુવવૃત્ત રેખાથી કોઈ નક્ષત્રનું અંતર બતાવતો એ આખો વિસ્તાર. (ખગોળ.)- જુઓ 'ક્રાંતિ-પ્રદેશ.'
**ક્રાંતિ-પાત** (ક્રાન્તિ-) પું. [સં.] વિષુવવૃત્ત અને ક્રાંતિ-વલયનું એકબીજાને વટાવવું એ, અયન, સંક્રાંતિ. (ખગોળ.) (૨) એ સંક્રાંતિનું બિંદુ, વિષુવ-બિંદુ. (ખગોળ.)
**ક્રાંતિ-પ્રદેશ** (ક્રાન્તિ-) પું. [સં.] ક્રાંતિવૃત્તની ઉત્તરે છા અને દક્ષિણે છા મળી થતો આશરે ૧૫ અંશનો પ્રદેશ. (ખગોળ.)
**ક્રાંતિ-બિંદુ** (ક્રાન્તિ-બિન્દુ) ન. [સં., પું.] જુઓ 'ક્રાંતિ-પાત.'
**ક્રાંતિ-મંડલ(-ળ)** (ક્રાન્તિ-મણ્ડલ, ળ) ન. [સં.] સૂર્ય પૃથ્વીની આસપાસ ફરતો લાગે છે તેટલો વિસ્તાર, અયન-વૃત્ત. (ખગોળ.)
**ક્રાંતિ-લંબ** (ક્રાન્તિ-લમ્બ) પું. [સં.] કોઈ પણ આકાશીય પદાર્થમાંથી વિષુવ-વૃત્ત ઉપર દોરેલ લંબ. (ખગોળ.)
**ક્રાંતિ-લંબન** (ક્રાન્તિ-લમ્બન) ન. [સં.] એકના એક આકાશી પદાર્થને ભિન્ન ભિન્ન સ્થળેથી જોવાથી એની ક્રાંતિમાં દેખાતો ફરક. (ખગોળ.)
**ક્રાંતિ-વલય** (ક્રાન્તિ-) ન. [સં.] જુઓ 'ક્રાંતિ-મંડલ.'
**ક્રાંતિ-વાદ** (ક્રાન્તિ-) પું. [સં.] પ્રચલિત પરિસ્થિતિથી ક્યાંય આગળ વધી એ પરિસ્થિતિમાં લાવવામાં આવતા પલટાનો મત-સિદ્ધાંત, 'રેવોલ્યૂશનિઝમ'
**ક્રાંતિવાદી** વિ. [સં., પું.] ક્રાંતિવાદમાં માનનારું, 'રેવોલ્યૂશનિસ્ટ'
**ક્રાંતિ-વિરોધી** (ક્રાન્તિ-) વિ. [સં., પું.] પ્રણાલીના પરિવર્તનનું

વિરોધી, ક્રદ્ધિચુસ્ત, 'રાઇટિસ્ટ' (ઉ.જો.)

**ક્રાંતિ-વૃત્ત** (ક્રાન્તિ-) ન. [સં.] સૂર્યને ફરવાનો દેખાતો માર્ગ, સૂર્યમાર્ગ, અયન-વૃત્ત (જે વલયના આકારનું છે.). (ખગોળ.)

**ક્રાંતિ-સૂત્ર** (ક્રાન્તિ-) ન. [સં.] કોઈ પણ આકાશીય પદાર્થને આકાશીય ધ્રુવ સાથે જોડનારું વર્તુળ, ક્રાંતિ-વલય. (ખગોળ.)

**ક્રાંત્યંશ** (ક્રાન્ત્યંશ) પું. [સં. क्रान्ति + अंश] ત્રાંસ મારતો ઝુકાવ, 'ઑબ્લિક એસેન્શન.' (ખગોળ.)

**ક્રિકેટ** સ્ત્રી. [અં.] બૉલ (દડો) અને બૅટ (ચોક્કસ ઘાટનું પાટિયું)ની મદદથી ખેલવામાં આવતી એક અંગ્રેજી રમત

**ક્રિકેટ-ક્લબ** સ્ત્રી. [અં.] ક્રિકેટની રમત ખેલનારાઓનું મંડળ અને એ મંડળનું કાર્યાલય [રમત રમવાનું મેદાન

**ક્રિકેટ-ગ્રાઉન્ડ, ક્રિકેટ-ગ્રાઉંડ** (-ગ્રાઉણ્ડ) ન. [અં.] ક્રિકેટની

**ક્રિકેટિયર** પું. [અં.] ક્રિકેટની રમતનો ખેલાડી

**ક્રિયમાણ** વિ. [સં.] કરાતું, કરવામાં આવતું. (૨) ન. વર્તમાનમાં થતું કાર્ય કે કર્મ. (૩) ધર્મક્રિયાનો થતો વિધિ, ક્રિયા-કર્મ

**ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] કામ, કાર્ય, કર્મ. (૨) પ્રવૃત્તિ, વ્યાપાર. (૩) પ્રયોગ, બનાવવાની રીત. (૪) મરણ પાછળ શ્રાદ્ધ અને ભોજન વગેરે કરવામાં આવે છે તે, દહાડો, કારજ. (૫) વાક્યમાં કાંઈક થતું હોય છે એ બતાવનાર પદનું કાર્ય. (વ્યા.)

**ક્રિયા-કર્મ** ન. [સં.] મરણ થયા પછી પાછળ કરવામાં આવતો શ્રાદ્ધાદિ વિધિ અને ભોજન વગેરે કર્મ

**ક્રિયા-કલા** પું. [સં.] કલા-વિધાન, શિલ્પનું આયોજન, હથોટી, 'ટેક્નિક' (બ. ૨ા.)

**ક્રિયા-કારક** વિ. [સં.] કામમાં મચી રહેનારું, 'ઍક્ટિવ'

**ક્રિયા-કાંડ** (-કાણ્ડ) ન. [સં.,પું.] ધાર્મિક કર્મનો વિધિ. (૨) યજ્ઞ-વિધિ [કરાવનાર વિદ્વાન બ્રાહ્મણ

**ક્રિયા-કાંડી** (-કાણ્ડી) વિ., પું. [સં.] ધાર્મિક ક્રિયાકાંડ

**ક્રિયા-તંતુ** (-તન્તુ) પું [સં.] કોઈ પણ કામ કરવામાં પ્રેરણા આપનાર મૂળ વસ્તુ, 'મોટર-નર્વ' (પ્રા. વિ.)

**ક્રિયાતિપત્તિ** સ્ત્રી. [સં. क्रिया + अति-पत्ति] ન જ થયેલી ક્રિયા થઈ છે એવી સંભાવના. (વ્યા.)

**ક્રિયાતિપત્ત્યર્થ** પું. [+ સં. अर्थ] ક્રિયાતિપત્તિ બતાવનારો ક્રિયાપદનો પ્રયોગ (જો કહ્યું 'હોત' તો જરૂર 'કરત'–એ પ્રકારનો), સાંકેતિક ભવિષ્યકાલીન ભૂતકાળ. (વ્યા.)

**ક્રિયાત્મક** વિ. [સં. क्रिया + आत्मन्-क] ક્રિયાના રૂપમાં રહેલું, ક્રિયાવાળું, અમલમાં આવતું, ગતિશીલ, 'ડાઇનેમિક,' 'ઍક્ટિવ'

**ક્રિયા-નાથ** પું. [સં.] વાક્યમાં ક્રિયાપદનો જેના ઉપર આધાર હોય છે તે (કર્તરિ-પ્રયોગમાં 'કર્તા', કર્મણિ-પ્રયોગમાં 'કર્મ,' અને ભાવે પ્રયોગમાં માત્ર 'ભાવ'). (વ્યા.)

**ક્રિયાનિષ્ઠ** વિ. [સં.] કામમાં સતત પરોવાઈ રહેલું. (૨) ધાર્મિક ક્રિયામાં આસક્તિવાળું

**ક્રિયા-નિષ્ઠા** સ્ત્રી. [સં.] કામમાં સતત પરોવાઈ રહેવાપણું

**ક્રિયા-પદ** ન. [સં.] કાળનો અર્થ બતાવનારું વાક્યમાંનું ક્રિયાવાચક અનિવાર્ય પદ કે રૂપ. (વ્યા.)

**ક્રિયા-પરાયણ** વિ. [સં.] કામકાજમાં મશગૂલ, ક્રિયા-રત

**ક્રિયાપરાયણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ક્રિયા-પરાયણ હોવાપણું

**ક્રિયા-પૂરક** વિ. [સં.] વાક્યમાં ક્રિયાપદનો અર્થ પૂરો ન થતો હોય ત્યારે અર્થ પૂરો કરી આપનારું પદ (મુખ્યત્વે અકર્મક ક્રિયાપદોના વિષયમાં 'એ...બન્યો'–એ 'રાજા' બન્યો'–જેવો પ્રયોગ.). (વ્યા.)

**ક્રિયા-પ્રક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] કામ કરવાની રીત, કાર્ય-પ્રણાલિ

**ક્રિયા-ફલ(-ળ)** ન. [સં.] ક્રિયા કે કર્મનું પરિણામ. (૨) સકર્મક ક્રિયાપદના વિષયમાં 'કર્મ' અને અકર્મક ક્રિયાપદના વિષયમાં માત્ર 'ક્રિયા.' (વ્યા.)

**ક્રિયા-ભ્રષ્ટ** વિ. [સં.] જે પ્રમાણે ક્રિયા થવી જોઇયે તે પ્રમાણે ક્રિયા ન કરી શકેલું. (૨) શાસ્ત્રોક્ત વિધિ પ્રમાણે ક્રિયા ન કરનારું

**ક્રિયા-યોગ** પું. [સં.] ઉપાય યોજવાપણું. (૨) કામકાજ કરવાનો પ્રસંગ. (૩) ક્રિયાપદ સાથેનો સંબંધ. (વ્યા.)

**ક્રિયા-રોધ**, પું. [સં.] કામ કરવામાં કરાતો અવરોધ, નિરોધ, 'ઇન્હિબિશન' (ગિ. ભ. બ.)

**ક્રિયાલક્ષી** વિ. [સં.,પું.] ક્રિયા કરવાની છે એ રીતનું, 'ઍક્શન-ઓરિયેન્ટેડ'

**ક્રિયા-લોપ** પું. [સં.] નિયમ પ્રમાણે ક્રિયા ન કરવાપણું

**ક્રિયા-વાચક** વિ. [સં.], **ક્રિયા-વાચી** વિ. [સં., પું.] ક્રિયાનો બોધ કરનારું (ક્રિયાપદ અને બધા જ પ્રકારનાં કૃદંત.) (વ્યા.)

**ક્રિયા-વાદ** પું. [સં.] વ્યાવહારિકતાનો ખ્યાલ આપતો સિદ્ધાંત, 'પ્રૅગ્મેટિઝ્મ' (મૂ. હ. ચોકસી), 'ઍક્ટિવિઝ્મ'

**ક્રિયાવાદી** વિ· [સં., પું.] ક્રિયાવાદમાં માનનાર, 'પ્રૅગ્મૅટિક'

**ક્રિયાવાન** વિ. [સં. °वान् પું.] અમલમાં મૂકનારું, ક્રિયાનિષ્ઠ

**ક્રિયા-વિધિ** પું., સ્ત્રી. [સં., પું] યંત્ર-રચના. (૨) ધાર્મિક પ્રકારનો વિધિ

**ક્રિયા-વિભાગ** પું. [સં.] કામની વહેંચણી

**ક્રિયા-વિશેષણ** ન. [સં.] વાક્યમાં ક્રિયાનો ભાવ પૂર્ણ બતાવવા વપરાતું તે તે પદ (કર્તા કર્મ અને ક્રિયાપદ સિવાયનાં નામની વિભક્તિવાળાં તેમજ અવ્યયી પદો હકીકતે ક્રિ. વિ. છે, જેને ઉઠાવી લેવામાં આવે તો તેથી વાક્ય અપૂર્ણ નથી રહેતું.) (વ્યા.)

**ક્રિયાવિશેષણ અવ્યય** પું., ન. [સં., ન.] વાક્યમાં ક્રિયાના અર્થમાં વૃદ્ધિ કરવા વપરાતું નામિકી વિભક્તિવાળાં પદો સિવાયનું અવ્યય પદ (હું 'જલદી' આવ્યો–માં 'જલદી.' વગેરે અનેક.) (વ્યા.)

**ક્રિયાવિશેષણ વાક્ય** ન. [સં.] ક્રિયાવિશેષણનું કામ આપતું ઉપવાક્ય કે પેટાવાક્ય (મિશ્ર વાક્યમાં ગૌણ વાક્ય 'કર્તા' કે 'કર્મ'ના પ્રકારનું વાક્ય ન હોય ત્યારે યા 'વિશેષણ-વાક્ય' ન હોય ત્યારે: 'જ્યારે હું આવ્યો ત્યારે' 'એણે વાત કરી'–માં પહેલો ટુકડો.) (વ્યા.)

**ક્રિયા-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કામ કરવાનું વલણ કે લગની

**ક્રિયા-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] કામ કરવાની શક્તિ, 'ઍક્ટિવિટી' (મ. ન.). (૨) ઈશ્વરની બ્રહ્માંડની ઉત્પત્તિ કરવામાં કામ આવેલી શક્તિ. (વેદાંત.)

**ક્રિયા-શબ્દ** પું. [સં.] જેને કાળ કે અર્થનું કોઈ ચિહ્ન

નથી લાગ્યું તેવા ક્રિયાનો અર્થ સાચવનારો શબ્દ, ધાતુ, 'રૂટ.' (વ્યા.)

**ક્રિયા-શીલ** વિ. [સં.] કામ કરી રહ્યું હોય તેવું, પ્રવૃત્તિમાં ચાલુ, 'વર્કિંગ,' 'ઍક્ટિવ' [કે પડી રહેલું

**ક્રિયા-શૂન્ય** વિ. [સં.] કશું જ ન કરનારું, સૂમસામ બેસી

**ક્રિયાશ્રય** પું. [સં. क्रिया + आ-श्रय] ક્રિયાપદની ક્રિયાને અમલમાં મૂકનારું પદ, કર્તા. (વ્યા.) [ધરાવનારું

**ક્રિયાસક્ત** વિ. [સં. क्रिया + (आ)सक्त] ક્રિયા કરવામાં લગની

**ક્રિયા-સાધ્ય** વિ. [સં.] કોઈ પ્રકારની ક્રિયાથી સિદ્ધ કરી શકાય તેવું. (૨) જપ તપ વગેરે ક્રિયાથી સિદ્ધ કરી શકાય તેવું

**ક્રિયા-સિદ્ધિ** સ્ત્રી [સં.] કરેલા કામની સફળતા

**ક્રિયા-સૂચક** વિ. [સં.[ ક્રિયાનો નિર્દેશ કરનારું, ક્રિયા બતાવનારું

**ક્રિયેંદ્રિય** (ક્રિયેન્દ્રિય) સ્ત્રી. [સં. क्रिया-इन्द्रिय ન.] કર્મેંદ્રિય

**ક્રિયોન્મુખ** વિ. [સં. क्रिया + उन्मुख] ક્રિયા-પરાયણ. (૨) ક્રિયા કરવામાં અરુચિ રાખનારું

**ક્રિશ્ચિયન** વિ. [અં.] ઈશુ ખ્રિસ્તના ધર્મનું અનુયાયી

**ક્રિશ્ચિયાનિટી** સ્ત્રી. [અં.] ખ્રિસ્તી-ધર્મ. (સંજ્ઞા.)

**ક્રિસ્ટમસ** ન. [અં.] અંગ્રેજી વર્ષના ડિસેમ્બર માસની તા. ૨૫ મીથી ૩૧ સુધીના સાત દિવસોનો ખ્રિસ્તીઓનો એ નામનો તહેવાર, નાતાલ. (સંજ્ઞા.)

**ક્રિસ્ટલ** પું. [અં.] કોઈ પણ પ્રકારના રસમાંથી જામેલો પાસાદાર આકાર, સ્ફટિક [યન.'

**ક્રિસ્ટાન, ક્રિસ્તાન** વિ. [પોર્યું. ક્રિસ્તાઓ] જુઓ 'ક્રિશ્ચિ-

**ક્રીઝ** સ્ત્રી. [અં.] ક્રિકેટથી દોઢ બેટને અંતરે દોરવામાં આવતી લીટી—દાવ લેનારને રહેવા માટેની હદ

**ક્રીડ** સ્ત્રી. [અં.] ધર્મ-પંથ, સંપ્રદાય

**ક્રીડન** ન. [સં.] ખેલવું-રમવું એ, ક્રીડા

**ક્રીડનક** ન. [સં.] રમવાનું સાધન, રમકડું, ખિલોનું

**ક્રીડનીય** વિ. [સં.] રમવા જેવું

**ક્રીડનીયક** ન. [સં. જુઓ 'ક્રીડનક.' [(ખાસ રૂઢ નથી.)

**ક્રીડવું** અ. ક્રિ. [સં. क्रीड्, તત્સમ] ક્રીડા કરવી, રમવું.

**ક્રીડા** સ્ત્રી. [સં.] ખેલવું-રમવું એ, ક્રીડન, રમત-ગમત

**ક્રીડા-કથા** સ્ત્રી. [સં.] રમત-ગમતની વાર્તા

**ક્રીડા-કલહ** પું. [સં.] રમતમાં થતો ઝઘડો. (૨) (લા.) સંભોગ, મૈથુન [સમય

**ક્રીડા-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] રમવાનો સમય. (૨) સંભોગનો

**ક્રીડાગાર** ન. [સં. क्रीडा + अगार], **ક્રીડા-ગૃહ** ન. [સં., પું., ન.] રમત-ગમતનું સ્થાન કે મકાન, વિલાસ-ભવન

**ક્રીડાત્મક** વિ. [સં. क्रीडा + आत्मन्-क] ખેલ્યા-રમ્યા કરતું. (૨) આનંદી

**ક્રીડા-ભવન** ન. [સં.] જુઓ 'ક્રીડાગાર.' [સ્થાન

**ક્રીડા-ભાંડ** (-ભાણ્ડ) ન. [સં.] ખેલવા-કૂદવાનું ઠેકાણું, ક્રીડા-

**ક્રીડા-ભૂમિ** સ્ત્રી. [સં.] રમત-ગમતનું, મેદાન. (૨) જુઓ 'ક્રીડા-ભાંડ.'

**ક્રીડા-મયૂર** પું. [સં.] મોરનું રમકડું, રમકડાનો મોર

**ક્રીડા-મિશ્રિત** વિ. [સં.] ગમત સાથે જેમાં જ્ઞાન મળે એમ હોય તેવું

**ક્રીડા-મૃગ** પું., ન. [સં., પું.] રમકડાનું હરણ

**ક્રીડાયતન** ન. [સં. क्रीडा + आ-यतन] જુઓ 'ક્રીડાગાર.'

**ક્રીડા-યાન** ન. [સં.] રમકડાની ગાડી [(પી. ન.)

**ક્રીડા-યુદ્ધ** ન. [સં.] ખેલ તરીકે ખેલાતું યુદ્ધ, 'ટુર્નામેન્ટ'

**ક્રીડા-રથ** પું. [સં.] રમકડાનો રથ [વિલાસી

**ક્રીડા-રસિક** વિ. [સં.] રમત-ગમતનું શોખીન. (૨) ભોગ-

**ક્રીડા-વન** ન. [સં.] રમત-ગમત માટેનું વન

**ક્રીડાવસ્થા** સ્ત્રી. [સં. क्रीडा + अव-स्था] ભોગવિલાસની સ્થિતિ કે ઉંમર [માં ખૂંતેલો પુરુષ

**ક્રીડા-વાનર** પું. [સં.] વાનરની જેમ સાંસારિક ભોગવિલાસ-

**ક્રીડા-વિનોદ** પું. [સં.] રમત-ગમતનો આનંદ

**ક્રીડા-શીલ** વિ. [સં.] રમત-ગમતમાં દિલ રાખનારું, રમતિયાળ

**ક્રીડા-શૈલ** પું. [સં.] ઉદ્યાન કે બાગમાં રમવા બનાવેલો કૃત્રિમ ડુંગર. (૨) નાનો ડુંગર (વિહાર માટે પસંદ કરેલો)

**ક્રીડા-સ્થાન** ન. [સં.] રમત-ગમતનું ઠેકાણું

**ક્રીડાંગણ** (ક્રીડાઙ્ગણ) ન. [સં. क्रीडा + अङ्गण] ] રમત-ગમતનું મેદાન, 'પ્લે-ગ્રાઉન્ડ' ['પ્લે-ગાર્ડન'

**ક્રીડોદ્યાન** ન. [સં. क्रीडा + उद्यान] રમત-ગમત માટેનો બગીચો,

**ક્રીત** વિ. [સં.] ખરીદેલું. (૨) ન. ખરીદી

**ક્રીતક** વિ., પું. [સં.] ખરીદીને લીધેલો દત્તક પુત્ર

**ક્રીમ** ન., સ્ત્રી. [અં.] તત્ત્વ. (૨) તર, મલાઈ. (૩) મોઢા ઉપર લગાવવા માટેનો સુગંધી પદાર્થ ( માખણ જેવો ), 'સ્નો'

**ક્રીલ** ન. [અં.] મિલમાં તાણાના સંચા પાછળ મૂકવામાં આવતું લાકડાનું ચોકઠું. (૨) વાર્પિંગના સંચા પાછળ ઊભી કરેલી લાકડાની પટ્ટી

**ક્રીલ-પેગ્ઝ** સ્ત્રી., બ.વ. [અં.] ક્રીલમાંની ખૂંટીઓ

**ક્રુઝેડ** સ્ત્રી. [અં.] મધ્યકાલનું ખ્રિસ્તીઓનું ધર્મ-યુદ્ધ. (૨) (લા.) ધર્મ-યુદ્ધ. (૩) અંતપૂર્વક મંડ્યા રહેવું એ

**ક્રુઝેડર** વિ. [અં.] ધર્મ-યુદ્ધ કરનાર, 'ક્રુઝેડ' કરનાર

**ક્રુધિત** વિ. [સં. क्रुद्ध], **ક્રુદ્ધ** વિ. [સં.] ક્રોધે ભરાયેલું, કુપિત, રુષ્ટ, ગુસ્સે થયેલું

**ક્રુસિફિકેશન** ન. [અં.] જુઓ 'ક્રૂસારોહણ.'

**ક્રુસિફિક્સ** ન. [અં.] ઈશુ ખ્રિસ્તને શૂળીએ ચડાવેલ—એ પ્રકારની મૂર્તિ કે ચિત્ર

**ક્રૂઝર** સ્ત્રી. [અં.] લશ્કરી જહાજ, યુદ્ધ-નૌકા

**ક્રૂડ ઑઇલ** ન. [અં.] સાફ કર્યા વિનાનું બળતણ માટે વપરાતું ખનિજ તેલ

**ક્રૂમ** ન. [અં.] ચામડાની એક મુલાયમ પ્રકારની જાત

**ક્રૂર** વિ. [સં.] નૃશંસ, ઘાતકી, હિંસક. (૨) દયાહીન, નિર્દય

**ક્રૂર-કર્મા** વિ., પું. [સં.] ઘાતકી. (૨) નિર્દય

**ક્રૂર-ગ્રહ** પું. [સં.] રવિ મંગળ શનિ રાહુ અને કેતુ એ પ્રત્યેક ગ્રહ, પાપ-ગ્રહ. (જ્યો.)

**ક્રૂર-તા** સ્ત્રી. [સં.] ક્રૂરપણું

**ક્રૂરાકાર** પું., **ક્રૂરાકૃતિ** સ્ત્રી. [સં. क्रूर + आ-कार, आ-कृति] ભયાનક આકાર. (૨) વિ. ભયાનક આકારવાળું

**ક્રૂરાત્મા** પું. [સં. क्रूर + आत्मा] ઘાતકી અને નિર્દય માણસ
**ક્રૂસ** પું. [પોર્ચુ. 'ક્રુઝ', અં. 'ક્રૉસ'] ઈશુ ખ્રિસ્તની હત્યા-સમયનો માંચડાનો આકાર. (૨) ખ્રિસ્તીઓનું 'ક્રૉસ'નું ધાર્મિક ચિહ્ન [ઉપર ચડવું એ, 'ક્રુસિફિકેશન'
**ક્રૂસારોહણ** ન. [અં. ક્રૂસ્ + સં. आ-रोहण] ઈશુનું ક્રૉસ
**ક્રેઇન** જુઓ 'ક્રે(૦ઇ)ન.' [પણવાળું
**ક્રૅક** સ્ત્રી. [અં.] ફાટ, તરડ. (૨) વિ. મગજનું ફરેલ, ગાંડ-
**ક્રેડિટ** સ્ત્રી. [અં.] સાખ, આબરૂ, આંટ, નાક
**ક્રેડિટ-નોટ** સ્ત્રી. [અં.] સાખ ઉપર રકમ ચૂકવવાની ચિઠ્ઠી-પત્રી
**ક્રેતા** વિ., પું. [સં., પું.] ખરીદનાર
**ક્રે(૦ઇ)ન** (ક્રેઇન) પું., સ્ત્રી., ન. [અં.] વજન ચડાવવા ઉતારવાનો નાનો મોટો યાંત્રિક ઘોડો, ઊંટડો
**ક્રૅન્ક** (ક્રૅઙ્ક) [અં.] સાઇકલનાં પેડલ ભરાવાય છે તે તે ખૂંટો
**ક્રેપ** ન. [અં.] એક જાતનું કાપડ
**ક્રેય** વિ. [સં.] ખરીદવા જેવું [યાંત્રિક સાધન
**ક્રેસ્ટોગ્રાફ** પું. [અં.] છોડની વીજળીક શક્તિ માપનારું એક
**ક્રૅંક** (ક્રૅઙ્ક) જુઓ 'ક્રૅન્ક.'
**ક્રોચેટ** પું. [અં.] બે માત્રાનો સમય, ગુરુ કાળ. (સંગીત.)
**ક્રૉકરી** સ્ત્રી. [અં.] ચિનાઈ માટીનાં ભિન્ન ભિન્ન જાતનાં વાસણ [મધ્ય ભાગ
**ક્રોડ** પું. [સં.] ડુક્કર. (૨) બખોલ. (૩) છાતી. (૪)
**ક્રોડ-પત્ર** ન. [સં.] ગ્રંથના ગમે તે ભાગમાં ઉમેરણ કરવાની દૃષ્ટિએ કરેલી નોંધોનો કાગળ. (૨) પરિશિષ્ટ. (૩) વર્તમાનપત્રનો વધારો
**ક્રોડ-વસા** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'કરોડ[૨]' + 'વસા.'] કરોડો વાત કરો પણ એક વાત જરૂર, ચોક્કસ
**ક્રોધ** પું. [સં.] કોપ, રોષ, ગુસ્સો, અમર્ષ, રીસ. [૦ **આવવો, ૦ ચડ(-ઢ)વો, ૦ થવો** (રૂ.પ્ર.) ગુસ્સે થવું. **૦ કરવો** (રૂ. પ્ર.) બીજા ઉપર ગુસ્સે થવું. **૦ મારવો** (રૂ. પ્ર.) ગુસ્સો દબાવવો. **૦માં આવવું** (રૂ. પ્ર.) ગુસ્સો કરવો. **-ધે ભરાવું** (રૂ. પ્ર.) ગુસ્સે થવું, રોષ બતાવાવો]
**ક્રોધ-મૂર્છિત** વિ. [સં.] અત્યંત ગુસ્સો ચડ્યો હોય તેવું, કોપાવિષ્ટ
**ક્રોધ-યુક્ત** વિ. [સં.] ક્રોધવાળું
**ક્રોધ-વર્જિત** વિ. [સં.] ક્રોધ વિનાનું
**ક્રોધ-વશ** ક્રિ.વિ. [સં.], **ક્રોધ-વશાત્** ક્રિ. વિ. [સં., પા. વિ. એ.વ.] ક્રોધને તાબે થઈ ને, ગુસ્સામાં [થયેલું
**ક્રોધાક્રાંત** (-ક્રાન્ત) વિ. [સં. क्रोध + आ-क्रान्त] અત્યંત ગુસ્સે
**ક્રોધાગ્નિ** પું. [સં. क्रोध + अग्नि] ક્રોધરૂપ અગ્નિ, ભારે ક્રોધ
**ક્રોધાન્વિત** વિ. [સં. क्रोध + अन्वित] જુઓ 'ક્રોધ-યુક્ત.'
**ક્રોધાયમાન** વિ. [સં.] જેને ગુસ્સે ચડાવવામાં આવી રહ્યું છે તેવું [કોપાવિષ્ટ, ગુસ્સે થયેલું
**ક્રોધાવિષ્ટ** વિ [સં. क्रोध + आ-विष्ट] ક્રોધ પેઠો છે તેવું,
**ક્રોધાવેશ** પું. [સં. क्रोध + आ-वेश] ક્રોધનો પ્રબળ ઉછાળો
**ક્રોધાંધ** (ક્રોધાન્ધ) વિ. [સં. क्रोध + अन्ध] ક્રોધ ચડવાને કારણે વિચાર-શૂન્ય બની ગયેલું
**ક્રોધિત** વિ. [સં.] ક્રોધવાળું, કુપિત
**ક્રોધિષ્ઠ** વિ. [સં.] ખૂબ જ ક્રોધી, પ્રબળ ક્રોધી
**ક્રોધી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'ક્રોધ-યુક્ત.'
**ક્રોધોન્મત્ત** વિ. [સં. क्रोध + उन्मत्त] ક્રોધથી ગાંડા જેવું થઈ ગયેલું, અત્યંત કોપાવિષ્ટ
**ક્રોનિક** વિ. [અં.] લાંબો સમય ટકે તેવું (દુઃખ રોગ વગેરે)
**ક્રોનોગ્રાફ** ન., પું. [અં.] સમયનું માપ કરવા માટેનું એક યંત્ર
**ક્રોનોમીટર** ન. [અં.] રેખાંશ નક્કી કરવા માટેનું એક યંત્ર
**ક્રોમ** જુઓ 'ક્રૂમ.'
**ક્રોમિયમ** સ્ત્રી. [અં.] એ નામની એક ધાતુ (જેના ઉપર કાટ નથી ચડતો તેવી ધોળા રંગની.) (પ. વિ.)
**ક્રોશ** પું. [સં.] દોઢ કે બે માઇલના અંતરનું માપ, કોશ, ગાઉ
**ક્રૉસ** પું. [અં.] જુઓ 'ક્રૂસ.' [**૦ કરવું** (રૂ. પ્ર.) ઓળંગવું, રસ્તો વટાવવો. (૨) ચેક ઉપર બે લીટીઓ કરવી]
**ક્રૉસ-અપીલ** સ્ત્રી. [અં.] અદાલતમાં કરવામાં આવેલી અપીલની સામે કરવામાં આવેલી કે આવતી અપીલ
**ક્રૉસ-એક્ઝામિનેશન** સ્ત્રી. [અં.] સાક્ષીની ઊલટ-તપાસ
**ક્રૉસ-ઍક્શન** ન. [અં.] સામો દાવો, ઊલટ-દાવો
**ક્રૉસ-ઑર્ડર** પું. [સં.] ચેક ક્રૉસ કરી 'ઑર્ડર' એમ લખવું કે જેથી તે તે વ્યક્તિના ખાતામાં જ ભરાય
**ક્રૉસ-ચેક** પું [અં.] ચેક ઉપર આડી બે લીટી કરવાની કે જેથી બૅંકમાં માત્ર ખાતામાં જ ભરાય તેવો ચેક કે હૂંડી
**ક્રૉસ-રે(૦ઇ)ટ** (-રેઇટ) પું. [અં.] બીજા દેશની હૂંડીનો તુલનાત્મક ભાવ
**ક્રૉસ-વર્ડ** પું. [અં.] શબ્દોનાં આડાં-ઊભાં ચોકઠાં (ખાલી ખાનાં પૂરવાની હરીફાઈને લગતાં)
**ક્રૉસ-વર્ડ પઝલ** ન. [અં.] ક્રૉસ-વર્ડના પ્રકારની સમસ્યા (ખાલી ખાનાં પૂરવાની હરીફાઈ)
**ક્રૉસિંગ** (ક્રૉસિઙ્ગ) ન. [અં.] એકબીજાને વળોટવું એ-'ક્રૉસ' કરવું એ. (૨) જ્યાં બે રસ્તા એક-બીજાને 'ક્રૉસ' કરતા હોય તેવી જગ્યા. (૩) રસ્તો અને રેલ-રસ્તો 'ક્રૉસ' થતા હોય તે, 'લેવલ-ક્રૉસિંગ'
**ક્રૌર્ય** ન. [સં.] ક્રૂર-તા, ઘાતકીપણું. (૨) નિર્દય-તા
**ક્રૌંચ** (ક્રૌઞ્ચ) ન. [સં., પું.] બગલાના વર્ગનું એનાથી મોટું એક પક્ષી, કંક. (૨) સારસ પક્ષી. (૩) હિમાલયનો એ નામનો એક પ્રાચીન ઘાટ કે પર્વત. (સંજ્ઞા.)
**ક્રૌંચડી** (ક્રૌઞ્ચડી) સ્ત્રી. [+ગુ. 'ડી' ત.પ્ર.] ક્રૌંચ પક્ષીની માદા
**ક્રૌંચ-દ્વીપ** (ક્રૌઞ્ચ-) પું. [સં.] ઑસ્ટ્રેલિયાનું સંભવિત પ્રાચીન નામ. (સંજ્ઞા.)
**ક્રૌંચ-રંધ્ર** (ક્રૌઞ્ચ-રન્ધ્ર) ન. [સં.] હિમાલયની એક ઘાટી. (સંજ્ઞા.)
**ક્લચ** પું. [અં.] યાંત્રિક પકડનું સાધન (મોટર સ્કૂટર વગેરેમાંનું) [મંડળીનું મકાન
**ક્લબ** સ્ત્રી. [અં.] આનંદ-પ્રમોદ માટેની મંડળી. (૨) એવી
**ક્લમ** પું. [સં.] થાક. (૨) ગ્લાનિ, માનસિક બેચેની
**ક્લાર્ક** પું [અં.] કાર્યાલયનો ગુમાસ્તો, કારકુન, મહેતો
**ક્લાઇમેટ** સ્ત્રી. [અં.] ઋતુ-માન, હવા-પાણી, વાતાવરણ, આબોહવા [વકીલનો ગ્રાહક
**ક્લાયન્ટ, ક્લાયંટ** (ક્લાયણ્ટ) પું. [અં.] અસીલ, કુલ,
**ક્લાસ** પું. [અં.] વર્ગ, શ્રેણિ. (૨) ધોરણ, દરજ્જો. (૩)

શાળા–મહાશાળાનો અભ્યાસ માટેનો ઓરડો
**ક્લાસ-રૂમ** પું. [અં.] જુઓ 'ક્લાસ(૩).'
**ક્લાસિકલ** વિ. [અં.] પ્રશિષ્ટ પરંપરાનું (સાહિત્ય સંગીત વગેરે)
**ક્લાસિફિકેશન** ન. [અં.] વર્ગીકરણ
**ક્લાંત** (ક્લાન્ત) વિ. [સં.] થાકી ગયેલું. (૨) ગ્લાનિ પામેલું, માનસિક બેચેની પામેલું
**ક્લાંતિ** (ક્લાન્તિ) સ્ત્રી. [સં] જુઓ 'ક્લમ.'
**ક્લિનિક** ન. [અં.] દર્દીઓની રોગ-નિદાન કરી સારવાર કરવા માટેનું સ્થાન, ચિકિત્સાલય
**ક્લિનિકલ** વિ. [અં.] ક્લિનિકને લગતું
**ક્લિન્ન** વિ. [સં.] ભીનું, ભીંજાયેલું, આર્દ્ર
**ક્લિપ** વિ. સ્ત્રી. [અં.] કાગળો ચિઠ્ઠીઓ વગેરે સાથે રાખવાને માટેની ધાતુ વગેરેની પકડના પ્રકારની ચાંપ
**ક્લિષ્ટ** વિ. [સં.] ક્લેશ પામેલું. (૨) સમઝવામાં મુશ્કેલી પડે તેવું અઘરું, કઠણ, દુર્બોધ
**ક્લિષ્ટ-તા** સ્ત્રી, -ત્વ ન. [સં.] ક્લિષ્ટ હોવાપણું
**ક્લિયર** વિ. [અં.] સ્વચ્છ, ચોખ્ખું, સાફ (વિચાર વસ્તુ વગેરે)
**ક્લિયરિંગ** (-રિઙ્) ન. [અં.] હિસાબની પતાવટ. (૨) સ્ટીમ-રેલવે વગેરેના ધક્કેથી માલ-સામાન છોડાવવાની ક્રિયા
**ક્લિષ્ટાર્થ** પું. [સં. [क्लिष्ट + अर्थ] અઘરો પડે તેવો અર્થ. (૨) વિ. અર્થ ન સમઝાય તેવું
**ક્લીબ** વિ., પું. [સં.] નપુંસક, હીજડો, નામર્દ
**ક્લીબ-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] નપુંસકપણું, નામર્દાઈ
**ક્લીન** વિ. [અં.] સ્વચ્છ, ચોખ્ખું સાફ (વસ્તુ વગેરે)
**ક્લીનર** વિ., પું. [અં.] સાફ કરનાર માણસ
**ક્લીમ્** ન. [સં.] તાંત્રિક પરિપાટીએ એક બીજ-મંત્ર. (તંત્ર.)
**ક્લેઇમ** પું. [સં.] હકની માગણી
**ક્લેદ** પું. [સં.] ભીનાશ, ભેજ, આર્દ્રતા. (૨) પરસેવો, પસીનો
**ક્લેશ** પું. [સં.] માનસિક સંતાપ. (૨) કંકાસ, ઝઘડો, કજિયો, 'ઍફ્લિક્શન' [[સં., પું.] ક્લેશ કરનારું
**ક્લેશ-કર, ક્લેશ-કારક** વિ. [સં.], **ક્લેશ-કારી** વિ. **ક્લેશ-દાતા** વિ. [સં., પું.], -યક વિ. [સં.], **ક્લેશ-દાયી** વિ. [સં., પું.], **ક્લેશ-પ્રદ** વિ. [સં.] ક્લેશ આપનારું, ઝઘડો કરાવનારું
**ક્લેશમય, ક્લેશ-રૂપ** વિ. [સં.] **ક્લેશાત્મક** વિ. [સં. आत्मन्-क] ક્લેશથી ભરેલું, ઝઘડાવાળું
**ક્લેશિત** વિ. [સં.] જેને ક્લેશ થયો છે તેવું, દુભાયેલું
**ક્લેશી** વિ. [સં., પું.] ક્લેશ કરનારું, કંકાસિયું, કજિયાખોર
**ક્લૈબ્ય** ન. [સં.] જુઓ 'ક્લીબ-તા.'
**ક્લૉક** ન. [અં.] સમય માપવાનું મોટું સાધન, મોટું ઘડિયાળ
**ક્લૉક-ટાવર** પું. [અં.] મોટા ઘડિયાળવાળો મિનારો
**ક્લૉક-વાઇઝ** ક્રિ. વિ. [અં.] ઘડિયાળના સમયને અનુસરી
**ક્લૉથ** ન. [અં.] સીવ્યા વિનાનું કાપડ
**ક્લૉથ માર્કેટ** સ્ત્રી., ન. [અં.] કાપડ-બજાર
**ક્લોમ** ન. [સં.] ફેફસું. (૨) અગ્ન્યાશય, 'પૅન્ક્રિયાસ'
**ક્લોમ-ગ્રંથિ** (-ગ્રન્થિ) સ્ત્રી. [સં., પું.] અગ્ન્યાશયવાળો ભાગ
**ક્લોમ-નલિકા** સ્ત્રી. [સં.] શ્વાસ લેવાની નળી, શ્વાસ-માર્ગ
**ક્લોમ-રસ** પું. [સં.] અગ્ન્યાશયમાંથી નીકળતો રસ, 'પૅન્ક્રિયૅટિક જ્યૂસ'
**ક્લોમ-શાખા** સ્ત્રી. [સં.] શ્વાસનળીની એ નામની એક શાખા
**ક્લોમ-શિરા** સ્ત્રી. [સં.] એ નામની એક રક્તવાહિની
**ક્લોમ-સ્રોત** પું. [સં. °स्रोतस् ન.] અગ્ન્યાશયની નળી
**ક્લોરાઇડ** પું. [અં.] ક્લોરિન સાથેનું સંયોજન (ર. વિ.). (૨) મીઠાના તેજાબનો ક્ષાર
**ક્લોરિન** પું., ન. [અં.] મીઠાની અંદરનું એક વાયુરૂપ તત્ત્વ (ખોરાક પકવવામાં ઉપયોગી). (ર. વિ.)
**ક્લોરેટ** પું. [અં.] ક્લોરિન અને ઑક્સિજનનું બનેલું એક રાસાયણિક તત્ત્વ. (ર. વિ.)
**ક્લોરોફૉર્મ** ન. [અં.] શસ્ત્રક્રિયા વખતે દર્દીને બેભાન બનાવવા સૂંઘાડવામાં આવતી એક પ્રવાહી દવા
**ક્લોરોમાઇસેટિન** ન. [અં.] તાવ માટેની એક રાસાયણિક દવા [કદાચ, કદીક
**ક્વચિત્** ક્રિ. વિ. [સં.] કોઈ સ્થળે, ક્યાંક. (૨) કોઈ વાર,
**ક્વથન** ન. [સં.] ઉકાળવું એ
**ક્વથન-બિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [સં., પું.], **ક્વથનાંક** (-નાઙ્ક) પું. [સં. + अङ्क] જેટલી ગરમીએ તે તે પ્રવાહી ઊકળે તે બતાવનારો આંક
**ક્વથિત** વિ. [સં.] ઉકાળેલું
**ક્વથિતાંબુ** (-તામ્બુ), ન. [સં. क्वथित + अम्बु] ઉકાળેલું પાણી
**ક્વાથ** પું. [સં.] ઉકાળેલું પ્રવાહી (ઔષધ), ઉકાળો, કાઢો. (૨) કાવો [(નોકરિયાત વર્ગ માટે)
**ક્વાર્ટર્સ** ન., બ. વ. [અં.] રહેવાનાં મકાનોનો સમૂહ
**ક્વિક-માર્ચ** સ્ત્રી. [અં.] જલદીથી કરવામાં આવતી કૂચ
**ક્વિનાઇન, ક્વિનીન** સ્ત્રી., ન. [અં.] સિંકોનાના ઝાડની છાલમાંથી કાઢવામાં આવતું એક ઔષધ (મૅલેરિયા કે ટાઢિયા તાવનું)
**ક્વિન્ટલ** (ક્વિણ્ટલ) પું. [અં.] ૧૦૦ કિલોગ્રામનું વજન (દેશી કાચા પાંચ અને પાકા અઢીમણથી થોડું વધુ)
**ક્વિલ** ન. [અં.] શાહુડીનું પીછું. (૨) શાહુડીના પીછામાંથી બનાવેલ કલમ
**ક્વિલ-પેન** સ્ત્રી. [અં.] શાહુડીના પીછામાંથી બનાવેલી કલમ
**ક્વિંટલ** (ક્વિણ્ટલ) જુઓ 'ક્વિન્ટલ.'
**ક્વીન** સ્ત્રી. [અં.] રાણી. (૨) પત્તાની રમતમાંનું રાણીનું તે તે પાનું. (૩) ચેસની રમતમાં વજીરનું રમકડું
**ક્વોટા** પું. [અં.] માલ-સામાન-અનાજ-પાણી વગેરેનો નક્કી કરેલો અંશ કે ભાગ, કોટા
**ક્વોટેશન** ન. [અં.] સંદર્ભમાંથી ઉતારો. (૨) ઉલ્લેખ. (૩) ભાવના આંકડા આપવા એ. (૪) સીસાનો ચોક્કસ તે તે માપનો ટુકડો (છાપખાનાના કૉમ્પોઝિંગમાં)
**ક્વૉડ્રૅ(ઇ૦)ટ** પું. [અં.] છાપખાનામાં કૉમ્પોઝમાં વધુ પડતી જગ્યામાં ગોઠવાતો સીસાનો તે તે ઘન ગઠ્ઠો
**ક્વૉડ્રૅંગ્યુલર મૅચ** (ક્વૉડ્રૅન્ગ્યુલર-) પું. [અં.] ક્રિકેટની ભિન્ન ભિન્ન પ્રાંતીય ટીમોમાંથી ચૂંટાઈને આવેલી છેલ્લી બે ટીમોની છેલ્લી રમત

ક્વૉરેન્ટીન, ક્વૉરૅન્ટીન (ક્વૉરેણ્ટીન) ન., સ્ત્રી. [અં.] ચેપી રોગવાળા પ્રદેશોમાંથી આવનારને થોડી મુદત માટે અલગ સ્થાનોમાં રાખવાનો કાયદો. (૨) એવા આગંતુકોને અલગ રાખવાની જગ્યા [ કોરી

ક્વૉરી સ્ત્રી. [અં.] પથ્થરમાંથી કપચી બનાવવાનું કારખાનું,

ક્વૉર્ટો પું. [અં.] કાગળના માપનું ચારપેજી માપ

ક્વૉલિટી સ્ત્રી. [અં.] ગુણવત્તા

ક્વૉ-વૉરેન્ટો પું., સ્ત્રી. [અં.] અધિકાર વિશેની પૂછતાછ



બ્રાહ્મી નાગરી ગુજરાતી

ક્ષ-કિરણ (ક્સ-કિરણ) ન. [અં. 'એક્સ્-રે'-અં. 'એક્સ્'નું સંસ્કૃતીકરણ 'ક્ષ'] શરીરના અંદરના ભાગનો ઉપરના આવરણને ભેદીને ખ્યાલ મેળવવાની ચોક્કસ પ્રકારની ફોટોગ્રાફીની પ્રક્રિયા, ઇદ્રનીલ-કિરણ, 'એક્સ્-રે'

ક્ષણ-ચિત્ર ન. [સં.] ક્ષણમાત્રમાં પડી જતું ફોટો-ચિત્ર, 'સ્નૅપશૉટ' (દ.બા.)

ક્ષણ પું., સ્ત્રી. [સં., પું., ન.] સેકંડના ૪/૫ ભાગનો પળથી પણ વધુ એક ટૂંકો સમય. (૨) (લા.) છેક જૂજ સમય. (૩) અવસર, તક, મોકો [અલ્પાયુષી

ક્ષણ-જીવી વિ. [સં., પું.] થોડો સમય માત્ર જીવે તેવું,

ક્ષણ-બુદ્ધિ વિ. [સં.] ક્ષણે ક્ષણે વિચાર બદલાય તેવું, ચલિત બુદ્ધિવાળું, તરંગી, વાયલ [થોડી જ વાર માટે

ક્ષણ-ભર ક્રિ. વિ. [સં. + જુઓ 'ભરવું.'] ક્ષણ માત્ર માટે,

ક્ષણ-ભંગુર (-ભઙ્ગુર) વિ. [સં.] થોડા સમયમાં નાશ પામે તેવું, નશ્વર, નાશવંત [નશ્વરપણું

ક્ષણભંગુર-તા (-ભઙ્ગુરતા) સ્ત્રી. [સં.] ક્ષણભંગુરપણું,

ક્ષણ-માત્ર, ક્ષણ-વાર ક્રિ. વિ. [સં.] જુઓ 'ક્ષણ-ભર.'

ક્ષણ-વાર-માં ક્રિ. વિ. [+ ગુ. 'માં' સા. વિ. ના અર્થનો અનુગ] થોડા જ સમયમાં

ક્ષણશઃ ક્રિ. વિ. [સં.] ક્ષણ ક્ષણ કરીને

ક્ષણાંતર (ક્ષણાન્તર) ન. [સં. क्षण + अन्तर] બીજી ક્ષણ

ક્ષણિક વિ. [સં.] ક્ષણમાત્ર ટકનારું, 'ફ્લીટિંગ' (ર.છો.)(૨) અસ્થિર, નશ્વર, નાશવંત, ક્ષણભંગુર. (૩) જુઓ 'ક્ષણ-બુદ્ધિ.'

ક્ષણિક-તા સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] ક્ષણિકપણું

ક્ષણિક-બુદ્ધિ વિ. [સં.] જુઓ 'ક્ષણ-બુદ્ધિ.'

ક્ષણિક-મત પું. [સં., ન.] જુઓ 'ક્ષણિક-વાદ.'

ક્ષણિક-મતિ વિ. [સં.], -તિયું. વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'ક્ષણ-બુદ્ધિ.'

ક્ષણિક-વાદ પું. [સં.] કોઈ પણ વસ્તુ ક્ષણમાત્રથી વધુ ટકી શકતી નથી એવો મત-સિદ્ધાંત. (બૌદ્ધ.)

ક્ષણિકવાદી વિ. [સં., પું.] ક્ષણિક-વાદમાં માનનારું

ક્ષણિક-વિજ્ઞાનવાદ પું. [સં.] જુઓ 'ક્ષણિક-વાદ.'

ક્ષણિકવિજ્ઞાનવાદી વિ. [સં., પું.] જુઓ 'ક્ષણિકવાદી.'

ક્ષણુ(-ણું), ૦ ક્ષણુ(-ણું) ક્રિ. વિ. [સં. क्षणे क्षणे] ક્ષણે ક્ષણે (જૂ. ગુ.) [થોડા જ સમય માટે

ક્ષણેક ક્રિ. વિ. [સં. क्षण + ગુ. 'એક'] એક ક્ષણ માટે,

ક્ષણે ક્ષણે ક્રિ. વિ. [સં., સા. વિ., એ. વ. નો દ્વિર્ભાવ] દરેક ક્ષણે, વારંવાર [ચાંદું, જખમ

ક્ષત વિ. [સં.] ઘવાયેલું. (૨) ન. ઘા-વાગેલો ભાગ, ઘારું,

ક્ષત-ચિહ્ન ન. [સં.] વાગેલા ઘાનું રહી ગયેલું નિશાન

ક્ષત-યોનિ વિ., સ્ત્રી. [સં.] જેને પુરુષનો સમાગમ થઈ ચૂક્યો છે તેવી સ્ત્રી [લોહીએ વીખરાયેલું

ક્ષત-વિક્ષત વિ. [સં.] સારી રીતે ઘવાયેલું. (૨) જખમને

ક્ષત-વ્રણ પું., ન. [સં.] જખમથી થયેલું ઘારું

ક્ષતિ સ્ત્રી. [સં.] જખમ. (૨) (લા.) તોટો, ખોટ, ઘટ. (૩) ખોડ, ઊણપ, ન્યૂનતા. (૪) ભૂલ, ચૂક. (૫) નુકસાન

ક્ષતિ-પૂર્ત સ્ત્રી. [સં.]નુકસાની ભરી આપવી એ. (૨) હાનિ-રક્ષા, 'ઇન્ડેમ્નિટી'

ક્ષતિપૂર્તિ-પત્ર પું. [સં., ન.] નુકસાની ભરી આપવા કે હાનિ-રક્ષા માટે લખી આપવામાં આવતો બંધણી-પત્ર, 'ઇન્ડેમ્નિટી-બૉન્ડ,' 'લેટર ઑફ ઇન્ડેમ્નિટી'

ક્ષતોદર પું. [સં. क्षत + उदर] આંતરડામાંનું ચાંદું, 'અલ્સર'

ક્ષત્તા પું. [સં.] દાસીપુત્ર. (૨) દરવાન. (૩) સારથિ. (૪) પાંડવોના કાકા વિદુરની એ વૈશ્યાપુત્ર હોઈ પડેલી સંજ્ઞા

ક્ષત્ર પું. [સં., ન.] ક્ષત્રિય

ક્ષત્ર-તા સ્ત્રી. [સં.] ક્ષત્રિયપણું

ક્ષત્ર-ધર્મ પું. [સં.] ક્ષત્રિયની ફરજ

ક્ષત્રપ પું. [ગ્રી. सत्रप > સં. क्षत्रप] ગ્રીસ-ઈરાન વગેરે દેશનો પ્રાચીન કાલનો સામંત રાજાઓનો હોદ્દો. (૨) એવા વિદેશમાંથી આવી ઈ. સ. ની ૧ લી સદી આસપાસ સ્થિર થયેલા 'ક્ષહરાત' અને 'કાર્દમક' એમ બે પ્રકારનો વંશ. (૩) વિ. ક્ષત્રપ વંશને લગતું

ક્ષત્ર-પ્રકોપ પું. [સં.] ક્ષત્રિયપણાની ઉગ્રતા, ક્ષાત્ર પ્રકોપ

ક્ષત્ર-બંધુ (-બન્ધુ) પું. [સં.] નામ માત્રે ક્ષત્રિય, નિંદાપાત્ર ક્ષત્રિય, ક્ષત્રિયની ફરજ ન બજાવી શકનાર ક્ષત્રિય (-આ એક 'ગાળ' છે.)

ક્ષત્ર(-ત્રી)-વટ જુઓ 'ક્ષત્રિય-વટ.'

ક્ષત્રાણી સ્ત્રી. [સં. क्षत्र + ગુ. 'આણી' સ્ત્રીપ્રત્યય.], ક્ષત્રાંગના (ક્ષત્રાઙ્ગના) સ્ત્રી. [સં. क्षत्र + अङ्गना] જુઓ 'ક્ષત્રિયાણી.'

ક્ષત્રિય પું. [સં.] ભારતીય વર્ણ-વ્યવસ્થામાં શાસક અને રક્ષક તરીકેની સેવા આપનારો બીજો વર્ણ, ક્ષત્ર. (૨) રાજપૂત

ક્ષત્રિય-કર્મ ન. [સં.] ક્ષત્રિય-ધર્મનું તે તે કાર્ય [વંશ

ક્ષત્રિય-કુલ(-ળ) ન. [સં.] ક્ષાત્ર કુળ, ક્ષત્રિયનો વંશ, રાજપૂત-

ક્ષત્રિય-તા સ્ત્રી., -ત્વ, ન. [સં.] ક્ષત્રિયપણું

ક્ષત્રિય-ધર્મ પું. [સં.] શૌર્ય તેજ ધૃતિ દક્ષતા- યુદ્ધમાંથી પાછા ન હઠવું- રાજ્ય કરવાપણું — મહત્ત્વના આ ગુણ

ક્ષત્રિય-વટ (-ટ્ય) સ્ત્રી. [સં. क्षत्रिय + वृत्ति > પ્રા. वट्टि સ્ત્રી.] ક્ષત્રિય હોવાની ટેક, ક્ષત્રિયના ધર્મોથી વિચલિત ન થવાની પ્રબળ વૃત્તિ કે લાગણી, ક્ષત્ર-વટ [વિદ્યા

ક્ષત્રિય-વિદ્યા સ્ત્રી. [સં.] યુદ્ધ કરવાની અને શાસન કરવાની

ક્ષત્રિયા સ્ત્રી. [સં.], -યાણી સ્ત્રી. [સં. क्षत्रिय + ગુ. 'આણી' સ્ત્રીપ્રત્યય] ક્ષત્રિયવર્ણની સ્ત્રી (એ 'પુત્રી' પણ હોય અને 'પત્ની' પણ હોય), ક્ષત્રિય જ્ઞાતિમાં ઉત્પન્ન થયેલી સ્ત્રી

ક્ષત્રિયાધમ વિ. [સં. क्षत्रिय + अधम ] ક્ષત્રિયના ગુણ

જેનામાં નથી તેવો હલકટ ક્ષત્રિય, ક્ષત્ર-બંધુ
**ક્ષત્રિયોચિત** વિ. [સં. ક્ષત્રિય+उचित] ક્ષત્રિયને છાજે તેવું
**ક્ષત્રિયોત્તમ** વિ. [સં.ક્ષત્રિય+उत्तम] ક્ષત્રિયોમાં શ્રેષ્ઠ, શ્રેષ્ઠ ક્ષત્રિય
**ક્ષત્રી** પું. [સં. ક્ષત્રિય] જુઓ 'ક્ષત્રિય.'
**ક્ષત્રી-જાયો** પું. [+ જુઓ 'જાયો.'] ક્ષત્રિયનો પુત્ર
**ક્ષત્રી-વટ** (-ટથ) સ્ત્રી. [જુઓ ક્ષત્રિય + 'વટ' (> સં.वृत्ति > પ્રા. वट्टि)] જુઓ 'ક્ષત્રિય-વટ.' [નિર્લજ્જ, બેશરમ
**ક્ષપણક** પું. [સં.] બૌદ્ધ ભિક્ષુ. (૨) જૈન સાધુ. (૩) (લા.)
**ક્ષપા** સ્ત્રી. [સં.] રાત્રિ
**ક્ષપા-કર** પું. [સં.] ચંદ્રમા
**ક્ષપા-ચર** વિ. [સં.] રાત્રિએ ફરનારું
**ક્ષપાચરી** સ્ત્રી. [સં.] રાક્ષસી
**ક્ષપા-નાથ, ક્ષપા-પતિ** પું. [સં.] ચંદ્રમા
**ક્ષપિત** વિ. [સં.] વપરાઈ ગયેલું. (૨) ક્ષીણ, નબળું
**ક્ષપાંધ** (ક્ષપાન્ધ) વિ. [સં. ક્ષપા + अन्ध] રતાંધળું
**ક્ષમ** વિ. [સં.] સહન કરી શકે તેવું, ભાર ઉઠાવી લે તેવું. (૨) કામ કરી શકે તેવું, 'કોમ્પિટન્ટ.' (૩) યોગ્ય, લાયક
**ક્ષમ-તા** સ્ત્રી. [સં.] સહન-શક્તિ. (૨) શક્તિમત્તા, 'કૉમ્પિટન્સી.' (૩) યોગ્યતા, લાયકાત
**ક્ષમા** સ્ત્રી. [સં.] ખમી ખાવાની વૃત્તિ, સહનશીલ-તા, 'ટૉલરેશન.' (૨) સામાની ભૂલ વગેરેને જતી કરવાપણું, માફી. (૩) પૃથ્વી. [**૰ આપવી, ૦ કરવી** (રૂ. પ્ર.) માફ કરવું, જતું કરવું. **૦ મા(-માં)ગવી, ૦ યાચવી** (રૂ. પ્ર.) સામી વ્યક્તિ ક્ષમા કરે એવી વિનંતિ કરવી]
**ક્ષમા-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] રહેમ-નજર [(ન. લા.)
**ક્ષમા-પત્ર** પું., ન. [સં., ન.] માફીપત્ર, 'ઇન્ડલ્જન્સ' (મ. ૨.,
**ક્ષમા-પત્રિકા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ક્ષમા-પત્ર, 'ઇન્ડલ્જન્સ' (ન.લા.) [પણું-માફી માગવાપણું
**ક્ષમાપન** ન., -ના સ્ત્રી. [સં.] (અન્ય તરફ) માફી આપવા-
**ક્ષમા-પાત્ર** વિ. [સં., ન.] માફીને લાયક. (૨) દયાજનક
**ક્ષમા-પ્રાર્થના** સ્ત્રી. [સં.] ક્ષમા માગવાની ક્રિયા
**ક્ષમાપ્રાર્થી** વિ. [સં., પું.] ક્ષમા માગનારું
**ક્ષમા-મૂર્તિ** વિ. [સં., સ્ત્રી.] ક્ષમાથી પૂર્ણ, અતિશય ક્ષમા વાળું
**ક્ષમાર્હ** વિ. [સં. ક્ષમા+अर्ह] માફી અપાવાને પાત્ર, માફી આપવા લાયક
**ક્ષમાવવું** સ. ક્રિ. [ક્ષમા પરથી ના. ધા. 'ક્ષમવું' કે 'ક્ષમાવું' એવો ધાતુ ગુ. માં પ્રચલિત નથી., 'ક્ષમાવવું'- એ 'ખમાવવું'-ને સં. કરી લેવાની વૃત્તિથી] માફી માગવી, ખમાવવું
**ક્ષમાવંત** (-વન્ત) વિ. [સં. °वान् પું. > પ્રા. °वंत] ખમી ખાનારું, સહનશીલ. (૨) ક્ષમાવાળું, ક્ષમા આપનારું
**ક્ષમા-વાદી** વિ. [સં., પું.] 'ક્ષમા' શબ્દ કહી ક્ષમા આપનારું. (૨) 'ક્ષમા કરો' એમ કહી ક્ષમા માગનારું
**ક્ષમાવાન** વિ. [સં. °वान् પું.] જુઓ 'ક્ષમાવંત.'
**ક્ષમા-વ્રત** ન. [સં.] બીજાનું બધું જ માફ કરવાની પ્રતિજ્ઞા. (૨) પાપ ધોવા માટે લેવામાં આવતું વ્રત, આલોયણા. (જૈન.)
**ક્ષમા-શીલ** વિ. [સં.] ક્ષમા આપવાના સ્વભાવવાળું
**ક્ષમાશીલ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ક્ષમાશીલ સ્વભાવ
**ક્ષમા-શ્રમણ** પું. [સં.] ક્ષમાવ્રતધારી જૈન સાધુ. (જૈન.) (૨) કેટલાક પ્રાચીન જૈન આચાર્યોનું એવું બિરુદ. (જૈન.)
**ક્ષમિત** વિ. [સં.] માફ કરેલું
**ક્ષમી** વિ. [સં., પું.] સહનશીલ. (૨) શક્તિમાન, 'કૉમ્પિટન્ટ' (૩) યોગ્ય, લાયક [(૨) સમર્થન થવા પાત્ર
**ક્ષમ્ય** વિ. [સં.] માફી આપવા લાયક, 'જસ્ટિફાઇએબલ.'
**ક્ષય** પું. [સં.] ક્ષીણ થવું એ, ઘસારો, ઘટાડો. (૨) નાશ. (૩) ચાંદ્રમાસનો ક્ષયા તિથિનો દિવસ. (૪) ફેફસાં કે શરીરનાં બીજાં અંગ સુકાઈને સડી જવાનો રોગ, યક્ષ્મા, ખેન-રોગ, ધાસણી, 'ટ્યુબરક્યુલોસિસ' (ટી. બી.), 'ઍટ્રોફી'
**ક્ષય-કર, ક્ષય-કારક** વિ. [સં.], **ક્ષયકારી** વિ. [સં., પું.] ક્ષય કરનારું, નાશ કરનારું
**ક્ષય-ગ્રસ્ત** વિ. [સં.] ક્ષયનું રોગી
**ક્ષય-ગ્રંથિ** (-ગ્રન્થિ) સ્ત્રી. [સં., પું.] ક્ષયના રોગની શરીરના કોઈ અને કોઈ ભાગમાં થતી ગાંઠ (જે ઑપરેશનથી દૂર થતાં દર્દી બચી જાય છે.)
**ક્ષય-તિથિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ક્ષય (૩),' ક્ષયા તિથિ. (જ્યો.)
**ક્ષય-ધર્મી** વિ. [સં., પું.] ક્ષય કે ઘસારો થવાના સ્વભાવનું, ખવાઈ જવાવાના સ્વભાવનું, 'કૉરોસિવ'
**ક્ષય-નિવારણ** ન. [સં.] ક્ષય રોગને દૂર કરવાની પ્રક્રિયા
**ક્ષય-પક્ષ** પું. [સં.] તેર દિવસનું પખવાડિયું. (જ્યો.)
**ક્ષય-માસ** પું. [સં.] એક જ ચાંદ્ર માસમાં બે સૂર્યસંક્રાંતિ આવી પડવાથી વચ્ચેથી ન ગણવામાં આવતો માસ (મોટે ભાગે કાર્તિક માર્ગશીર્ષ પોષ અને માઘ એ ચારમાંથી જ કોઈક ક્ષય પામે છે, બાકીના ક્ષય-માસ ન થતાં અધિક માસ બને છે.) (જ્યો.)
**ક્ષય-રાશિ** સ્ત્રી. [સં., પું.] જે પરિમાણની પૂર્વે ઓછાનું ચિહ્ન હોય તેવો આંક, ઋણ-રાશિ. (ગ.)
**ક્ષય-રોગ** પું. [સં.] જુઓ 'ક્ષય(૪).'
**ક્ષય-રોગી** વિ. [સં., પું.] ક્ષયના રોગવાળું
**ક્ષય-વૃદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] ઘટવું અને વધવું એ, ઘટ-વધ
**ક્ષય-શીલ** વિ. [સં.] નાશવંત, નશ્વર, ક્ષણ-ભંગુર
**ક્ષયશીલ-તા** સ્ત્રી. [સં.] નશ્વર હોવાપણું
**ક્ષય-સંવત્સર** (-સંવ્વત્સર) પું. [સં.] બૃહસ્પતિ-સંવત્સર-પ્રથામાં ૮૫ સૌર વર્ષમાં ૮૬ બૃહસ્પતિ-સંવત્સરનાં વર્ષ થતાં કોઈ એક સંવત્સરનો ક્ષય ગણાતો એ પ્રકારનો સંવત્સર. (જ્યો.)
**ક્ષયંકર** (ક્ષયઙ્કર) વિ. [સં.] જુઓ 'ક્ષય-કર.'
**ક્ષયિ-ત્વ** ન. [સં.] નાશ પામવાપણું, નશ્વર-તા [નશ્વર
**ક્ષયિષ્ણુ** વિ. [સં.] નાશ પામવાના સ્વભાવવાળું, ક્ષણભંગુર,
**ક્ષયી** વિ. [સં., પું.] ક્ષય પામતું, ક્ષયવાળું, નશ્વર, ક્ષણ-ભંગુર
**ક્ષય્ય** વિ. [સં.] ક્ષય થવા જેવું, નશ્વર
**ક્ષર** વિ. [સં.] નાશવંત, નશ્વર. (૨) જડચેતનાત્મક સમગ્ર વસ્તુજાત — જડચેતનાત્મક જગતનું પંચમહાભૂતાત્મક સ્વરૂપ. (વેદાંત.) (૩) દેહ, શરીર. (૪) જીવાત્મા
**ક્ષરવું** અ. ક્રિ. [સં. क्षर् તત્સમ] ખરવું. **ક્ષરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. (આ બેઉ રૂપ પ્રચલિત નથી)
**ક્ષરાક્ષર** પું. [સં. ક્ષર + અ-ક્ષર] ક્ષર જડચેતનાત્મક જગત અને અક્ષર કૂટસ્થ આત્મા કે સગુણ બ્રહ્મ. (વેદાંત.)

**ક્ષંતવ્ય** (ક્ષન્તવ્ય) વિ. [સં.] ક્ષમા અપાવા યોગ્ય, માફી આપવા જેવું
**ક્ષંતવ્ય-તા** (ક્ષન્તવ્ય-તા) સ્ત્રી. [સં.] ક્ષમાનો ગુણ
**ક્ષાત્ર** વિ. [સં.] ક્ષત્ર-ક્ષત્રિયને લગતું. (૨) ન. ક્ષત્રિયોનો સમૂહ, ક્ષત્રિય જાતિ
**ક્ષાત્ર-ઉદ્રેક** પું. [સં., સંધિ વિના] ક્ષત્રિય પ્રકૃતિનો સ્વભાવ, 'માર્શિયલ સ્પિરિટ,' 'મિલિટરિઝમ' (ગો. મા.)
**ક્ષાત્ર-કર્મ** ન. [સં.] ક્ષત્રિયોનું કર્મ, ક્ષાત્ર-ધર્મ [(દ. બા.)
**ક્ષાત્ર-પ્રકોપ** પું. [સં.] જુઓ 'ક્ષાત્ર-ઉદ્રેક,' 'મિલિટરિઝમ'
**ક્ષાત્ર-કુલ-ભૂષણ** વિ. [સં., ન.] ક્ષત્રિયકુળને ગૌરવ અપાવનાર
**ક્ષાત્ર-તેજ** ન. [સં. °તેજસ્] ક્ષત્રિયોચિત પરાક્રમશીલતા, ક્ષત્રી-વટ
**ક્ષાત્ર-ધર્મ** પું. [સં.] જુઓ 'ક્ષત્રિય-ધર્મ.'
**ક્ષાત્ર-પ્રકોપ** પું. [સં.] સામેના શત્રુના પ્રબળ આક્રમણ સામે ઊભરાઈ પડતી ક્ષાત્ર-વટ ['ક્ષત્રિય-વટ,' 'શિવલરી'
**ક્ષાત્ર-વટ** (-ટચ) [જુઓ સં. + 'ક્ષત્રિય-વટ'માં 'વટ.'] જુઓ
**ક્ષાત્ર-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ક્ષત્રિયોએ ભણવાનું શાસ્ત્ર, ધનુર્વેદ
**ક્ષાત્ર-વીર** પું. [સં.] ક્ષત્રિય-તા બતાવનાર શૂરવીર, 'નાઇટ' (ઉ. જો.)
**ક્ષાત્ર-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ક્ષત્રી-વટ
**ક્ષાત્ર-સત્તા** સ્ત્રી [સં.] ક્ષત્રિયતાથી ભરેલ શાસન-તંત્ર, 'ફ્યુડાલિઝમ'–'ફ્યુડલ સિસ્ટમ' (અ. રા.)
**ક્ષાત્ર-સેવા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ક્ષાત્ર-સત્તા,' 'ફ્યુડાલિઝમ'–'ફ્યુડલ સિસ્ટમ' (આ. બા.)
**ક્ષાત્રોચિત** વિ. [સં. क्षात्र + उचित] ક્ષત્રિયને યોગ્ય, ક્ષત્રિયોચિત
**ક્ષાત્રોદ્રેક** પું. [સં. क्षात्र + उद्रेक] ક્ષત્રિયપણાનો ઊભરો કે આવેગ, જુઓ 'ક્ષાત્ર-ઉદ્રેક.' [વિ. દૂબળા પેટવાળું
**ક્ષામોદર** ન. [સં. क्षाम + उदर] પાતળું-દૂબળું પેટ. (૨)
**ક્ષાર** વિ. [સં.] મીઠાના ગુણધર્મવાળું. (૨) પું. ખારા પદાર્થોમાંથી ઉત્પન્ન થતો ખારો ઘન અંશ (–એ છારી રૂપે પોપડી બાઝી ખુલ્લો થાય છે.) ખારાશવાળું તત્ત્વ
**ક્ષાર-ગુણી** વિ. [સં., પું.] ખારાશનો ગુણ ધરાવનારું, ખારાશવાળું, ખારું
**ક્ષાર-ત્રય** ન. [સં.] જવખાર સાજીખાર અને ટંકણખાર. (વૈદક.)
**ક્ષાર-દ્વય** ન. [સં.] જવખાર અને સાજીખાર. (વૈદક.)
**ક્ષાર-પંચક** (-પઞ્ચક) ન. [સં.] ખાખરો કમળ જવ અને તલસરાના ખારમાં સાજીખારનું મિશ્રણ. (વૈદક.)
**ક્ષાર-પ્રકૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] ખારાશનો ગુણ. (૨) વિ. ખારાશનો ગુણ ધરાવનારું [(વૈદક.)
**ક્ષાર-પ્રમેહ** પું. [સં.] પિત્તથી થનારો એક જાતનો પ્રમેહ.
**ક્ષાર-ભૂમિ** સ્ત્રી. [સં.] ખારાટવાળી જમીન, ખારી જમીન
**ક્ષારમય** વિ. [સં.] જેમાં ક્ષાર છે તેવું (જમીન વગેરે)
**ક્ષાર-માપક** વિ. [સં.] ક્ષારની માત્રાનો ખ્યાલ આપનારું. (૨) ન. એવું એક યંત્ર [યંત્ર, ક્ષારમાપક
**ક્ષાર-મિતિ** સ્ત્રી. [સં.] ક્ષારની માત્રાનું માપ. (૨) એવું એક
**ક્ષાર-મૃત્તિકા** સ્ત્રી. [સં.] ખારી માટી
**ક્ષાર-મેહ** પું. [સં.] ક્ષારવાળો પેશાબ ઊતરવાનો રોગ, જુઓ 'ક્ષાર-પ્રમેહ.'
**ક્ષાર-યુક્ત** વિ. [સં.] ખારવાળું
**ક્ષાર-વર્ગ** પું. [સં.] જુઓ 'ક્ષાર-ત્રય.'
**ક્ષાર-સિંધુ** (-સિન્ધુ) પું. [સં.] ખારા પાણીનો સમુદ્ર
**ક્ષારાણુ** સ્ત્રી. રૂપાના જેવી એક ધાતુ, 'સોડિયમ' (પ.વિ.)
**ક્ષારાત્મક** વિ. [સં. क्षार + आत्मन्-क] જુઓ 'ક્ષાર-મય.'
**ક્ષારાબ્ધિ, ક્ષારાંબુધિ** (-રામ્બુધિ) પું. [સં. क्षार + अब्धि, अम्बुधि] જુઓ 'ક્ષાર-સિંધુ.'
**ક્ષારોદક** ન. [સં. क्षार + उदक] ખારું પાણી
**ક્ષારોદધિ** પું. [સં. क्षार + उदधि] જુઓ 'ક્ષાર-સિંધુ.'
**ક્ષાલન** ન. [સં.] ધોવું એ, પખાળવું એ
**ક્ષાલિત** વિ. [સં.] ધોયેલું, પખાળેલું
**ક્ષાંત** (ક્ષાન્ત) વિ. [સં.] જેને માફી આપવામાં આવી છે તેવું
**ક્ષાંતિ** (ક્ષાન્તિ) સ્ત્રી. [સં.] ક્ષમા
**ક્ષિતિ** સ્ત્રી. [સં.] ક્ષય, નાશ. (૨) પૃથ્વી, ભૂમિ
**ક્ષિતિ-જ** વિ. [સં.] પૃથ્વીમાંથી ઉત્પન્ન થયેલું. (૨) ન., સ્ત્રી. [સં., ન.] પૃથ્વી અને આકાશની જ્યાં સંધિ દેખાતી હોય છે તે રેખા, 'હોરાઇઝન'
**ક્ષિતિજ-ક્ષેત્ર** ન. [સં.] ક્ષિતિજને સમાંતર રહી લાગતી જમીન
**ક્ષિતિજ-રેખા** સ્ત્રી. [સં.] ક્ષિતિજની જોવામાં આવતી કાલ્પનિક મર્યાદા, 'હોરાઇઝન'
**ક્ષિતિજ-વૃત્ત** ન. [સં.] જુઓ 'ક્ષિતિજ(૨).'
**ક્ષિતિજ-સમાંતર** (-સમાન્તર) વિ. [સં.] ક્ષિતિજ-રેખાની સપાટીએ રહેલું, 'હોરિઝોન્ટલ.' (ગ.)
**ક્ષિતિ-તલ(-ળ)** ન. [સં.] જમીનની સપાટી
**ક્ષિતિ-નાથ, ક્ષિતિ-પતિ, ક્ષિતિ-પાલ(-ળ)** પું. [સં.] પૃથ્વી-પતિ, ભૂપતિ, રાજા [પૃથ્વીનો ગોળો
**ક્ષિતિ-મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ,-ળ) ન. [સં.] સમગ્ર પૃથ્વી,
**ક્ષિતીશ,-શ્વર** પું. [સં. क्षिति + ईश, ईश्वर] જુઓ 'ક્ષિતિ-નાથ.'
**ક્ષિપ્ત** વિ. [સં.] ફેંકવામાં આવેલું, નાખી દેવામાં આવેલું. (૨) પ્રક્ષિપ્ત, દાખલ કરવામાં આવેલું, 'ઇન્ટર-પોલેઇટેડ'. (૩) અપમાન કરવામાં આવેલું હોય તેવું, અધિક્ષિપ્ત. (૪) વ્યગ્ર
**ક્ષિપ્ત-ચિત્ત** વિ. [સં.] વ્યગ્ર ચિત્તવાળું, અકળાઈ ગયેલું
**ક્ષિપ્તચિત્ત-તા** સ્ત્રી. [સં.] ચિત્તની વ્યગ્રતા, અકળામણ
**ક્ષિપ્તાવસ્થા** સ્ત્રી. [સં. क्षिप्त + अव-स्था] સાંસારિક વિષયોમાં ગૂંચવાયેલી મનોદશા
**ક્ષિપ્ર** ક્રિ. વિ. [સં.] જલદી, તરત, એકદમ [આજ્ઞાંકિત
**ક્ષિપ્ર-કારી** વિ. [સં.,પું.] આજ્ઞા મળતાં જ અમલમાં મૂકનારું,
**ક્ષિપ્ર-કોપી** વિ. [સં.,પું.] વાતવાતમાં ગુસ્સે થઈ જનારું
**ક્ષિપ્ર-ગામી** વિ. [સં.,પું.] ઝડપથી જનારું
**ક્ષિપ્ર-ગ્રાહી** વિ. [સં.,પું.] ઝડપથી ગ્રહણ કરી લેનારું
**ક્ષિપ્ર-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઝડપી આવર્તન, 'ફ્રિક્વન્સી'
**ક્ષિપ્ર-પાતી** વિ. [સં.] ઝડપથી નીચે પડનારું
**ક્ષિપ્રા** સ્ત્રી. [સં.] (તરત પાકી જતી હોવાથી–નવો અર્થ) ખીચડી. (૨) ઉજ્જેન પાસેની નદી, સિપ્રા. (સંજ્ઞા.)
**ક્ષીણ** વિ. [સં.] ઘસાઈ ગયેલું. ક્ષય પામેલું. (૨) ઓછું થયેલું, કમી થયેલું. (૩) સૂક્ષ્મ, ઝીણું. (૪) નાજુક, પાતળું
**ક્ષીણ-કાય** વિ. [સં.] ઘસાયેલા દૂબળા શરીરવાળું, નબળા બાંધાનું

**ક્ષીણ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] ઘસારો, ઘટાડો, ક્ષય

**ક્ષીણ-તૃષ્ણ** વિ. [સં.] જેની તૃષ્ણાઓ નાશ પામી છે તેવું, ક્ષીણાસવ. (જૈન) [તેવું, દુર્ભાગી

**ક્ષીણ-પુણ્ય** વિ. [સં.] જેનાં પુણ્ય ખલાસ થઈ ગયાં છે

**ક્ષીણ-બલ(-ળ)** વિ. [સં.] નિર્બળ, નબળું, માય-કાંગલું

**ક્ષીણ-મોહ** વિ. [સં.] મોહ નાશ પામ્યો છે તેવું, નિર્મોહ

**ક્ષીણ-રક્ત** વિ. [સં.] લોહી ઓછુ થઈ ગયું છે તેવું, થોડા લોહીવાળું [અનાસક્ત

**ક્ષીણ-રાગ** વિ. [સં.] જેની આસક્તિ નાશ પામી છે તેવું,

**ક્ષીણ-વીર્ય** વિ. [સં.] વૃદ્ધાવસ્થાને લીધે જેનામાં વીર્ય-કણ ઓછા થઈ ગયા હોય તેવું (વૃદ્ધ). (૨) જુઓ 'ક્ષીણ-બલ.'

**ક્ષીણ-વૃત્તિ** વિ. [સં.] જેની મનની વૃત્તિઓ ખલાસ થઈ ગઈ છે તેવું. (૨) જેની આજીવિકાનું સાધન નષ્ટ થઈ ગયું છે તેવું, બેકાર [તેવું, ક્ષીણ-તૃષ્ણ. (જૈન.)

**ક્ષીણ-સત્ત્વ** વિ. [સં.] જેની તૃષ્ણાઓ નાશ પામી ગઈ છે

**ક્ષીણાંગ (ક્ષીણાઙ્ગ)** વિ. [સં. क्षीण + अङ्ग], **-ગી** વિ. [સં., પું.] પાતળાં-દૂબળાં અંગોવાળું

**ક્ષીબ(-વ)** વિ. [સં.] કેફ કરવાથી મદોન્મત્ત થયેલું

**ક્ષીયમાણ** વિ. [સં.] ઘસાતું જતું, ઓછું થતું જતું

**ક્ષીર** ન. [સં.] દૂધ. (૨) થોરિયા પ્રકૃતિના ઝાડનો દૂધ જેવો રસ, ચીડ

**ક્ષીર-તરુ**, ન. [સં., પું.] જુઓ 'ક્ષીર-વૃક્ષ.'

**ક્ષીરવિદારી** સ્ત્રી. [સં.] એ નામની એક વનસ્પતિ, કાકોલી

**ક્ષીર-વૃક્ષ** ન. [સં., પું] વડ ઉંબરો આંકડો વગેરે ચીડ આપનારું તે તે વૃક્ષ

**ક્ષીર-સમુદ્ર, ક્ષીર-સાગર** પું. [સં.] (પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે) દૂધનો સાગર. (૨) સર્વસામાન્ય સમુદ્ર

**ક્ષીરાન્ન** ન. [સં. क्षीर + अन्न] દૂધપાક ખીર વગેરે

**ક્ષીરાબ્ધિ, ક્ષીરામ્બુધિ** પું. [સં. क्षीर+अब्धि,अम्बुधि] જુઓ 'ક્ષીર-સમુદ્ર.'

**ક્ષીરિવૃક્ષ** ન. [સં., પું.] ચીડવાળો એક કદ-છોડ

**ક્ષીરોદક** ન. [સં. क्षीर + उदक] (લા.) સાગરનાં મોજાંની છાપણીવાળું એક રેશમી વસ્ત્ર (સ્ત્રીઓનું), ખીરોદક

**ક્ષીરોદધિ** પું. [સં. क्षीर + उदधि] જુઓ 'ક્ષીર-સમુદ્ર.'

**ક્ષીરૌદન** પું. [સં. क्षीर + ओदन] દૂધમાં રાંધેલા ચોખા, ખીર

**ક્ષીવ** જુઓ 'ક્ષીબ.'

**ક્ષુણ્ણ** વિ. [સં.] ખોદેલું. (૨) ખાંડેલું, ભાંગેલું. (૩) દળેલું, વાટેલું. (૪) કચડાયેલું, ચગદાયેલું. (૫) (લા.) બરોબર વિચારેલું [પડી ગયેલું, ભૂખે મરતું

**ક્ષુત્ક્ષામ** વિ. [સં. क्षुध् + क्षाम, સંધિથી] ક્ષુધાથી દૂબળું

**ક્ષુત્પિપાસા** સ્ત્રી. [સં. क्षुध् + पिपासा, સંધિથી] ક્ષુધા અને પાણીની તૃષા, ભૂખ અને તરસ

**ક્ષુત્પ્રતિ(-તી)કાર** પું. [સં. क्षुध् + प्रति(-ती)कार, સંધિથી] ક્ષુધા-ભૂખને દૂર કરવાનો પ્રયત્ન

**ક્ષુદ્ર** વિ. [સં.] તુચ્છ, પામર, હલકું. (૨) તુચ્છ સ્વભાવનું, નીચ. (૩) કૃપણ, દરિદ્ર. (૪) આકારમાં નાનું, ઝીણું, બારીક

**ક્ષુદ્ર-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] ક્ષુદ્રપણું [સ્વભાવનું

**ક્ષુદ્ર-બુદ્ધિ, ક્ષુદ્ર-મતિ** વિ. [સં.] પામર બુદ્ધિવાળું, હલકા

**ક્ષુધા** સ્ત્રી. [સં.] ભૂખ. (૨) (લા) લાલસા, તીવ્ર ઇચ્છા

**ક્ષુધાક્રાંત (-ક્રાન્ત)** વિ. [સં. क्षुधा + आ-क्रान्त] ભૂખથી સખત પીડાયેલું, ખૂબ ભૂખ્યું

**ક્ષુધાતુર** વિ. [સં. क्षुधा + आतुर] ભૂખથી વ્યાકુળ થયેલું

**ક્ષુધા-પીડિત** વિ. [સં.] ભૂખથી પીડાયેલું, ક્ષુધાર્ત

**ક્ષુધા-માંદ્ય (-માન્દ્ય)** ન. [સં.] ભૂખ ઓછી લાગવાપણું, મંદાગ્નિ [સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ક્ષુધા-પીડિત.'

**ક્ષુધાર્ત** વિ. [સં. क्षुधा + आर्त], **-ર્તી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ'

**ક્ષુધાર્થી** વિ. [સં., પું.] ભૂખ શાંત કરવા માગતું, ભોજનની ઇચ્છાવાળું

**ક્ષુધિત** વિ. [સં.] ક્ષુધા લાગી છે તેવું, ભૂખ્યું. (૨) (લા.) લાલચુ

**ક્ષુબ્ધ** વિ. [સં.] ખળભળી ઊઠેલું. (૨) ક્ષોભ પામેલું, ગભરાયેલું. (૩) ડહોળાયેલું, ડખોળાયેલું

**ક્ષુબ્ધ-ચિત્ત** વિ. [સં.] જેનું મન ગભરાઈ ગયું છે તેવું, આકુળ-વ્યાકુળ

**ક્ષુભિત** વિ. [સં.] જુઓ 'ક્ષુબ્ધ.'

**ક્ષુર** પું. [સં.] અસ્રો. (૨) છરો

**ક્ષુર-ધારા** સ્ત્રી. [સં.] અસ્રાની ધાર

**ક્ષુરા** સ્ત્રી. [સં. क्षुर પું.] પશુઓની ખરી

**ક્ષુરાગ્ર**[1] ન. [સં. क्षुर + उग्र] અસ્રાની અણી. (૨) અસ્રાની ધાર. (૩) પશુની ખરીનો આગલો ભાગ

**ક્ષુરિકા** સ્ત્રી. [સં.] છરી

**ક્ષુલ્લક** વિ. [સં. क्षुद्र > પ્રા. क्षुल्ल (પ્રા. વિકાર સં.માં સ્વીકૃત) + क स्वार्थे ત. પ્ર.] ક્ષુદ્ર, મામૂલી, 'ફ્રિવોલસ.' (૨) હલકું, તુચ્છ. (૩) અનુદાર મનનું

**ક્ષેત્ર** ન. [સં.] જમીનનો જરા વિસ્તૃત ટુકડો. (૨) ખેતી કરવાની જમીનનો ટુકડો, 'ફિલ્ડ.' (૩) તીર્થનો તે તે દેશ-ભાગ, તીર્થ-ક્ષેત્ર. (૪) કાર્ય-પ્રદેશ, 'ડિનોરેશન' (બ.ક.ઠા.), 'રેઇન્જ,' 'રીજિયન.' (૫) (લા.) શરીર, દેહ, 'ઑર્ગેનિઝમ' (ન. દે.). (૬) પરણેલી સ્ત્રી

**ક્ષેત્ર-કોણ** પું. [સં.] એક બિંદુમાં મળનારી બે સીધી લીટીઓની વચ્ચેનો ખૂણો. (ગ.)

**ક્ષેત્ર-ગણના** સ્ત્રી. [સં.] ક્ષેત્ર-ફળની ગણતરી

**ક્ષેત્ર-ગણિત** ન. [સં.] ક્ષેત્રફળ માપવાની વિદ્યા

**ક્ષેત્ર-જ** વિ. [સં.] ખેતરમાં ઉત્પન્ન થયેલું (અનાજ વગેરે). (૨) પરણેલી સ્ત્રીમાં પતિ સિવાય બીજા પુરુષથી ઉત્પન્ન થયેલું (બાળક)

**ક્ષેત્ર-જ્ઞ** વિ., પું. [સં.] દેહ વગેરેને વિશે આત્મા-રૂપે મમત્વ અને અહંત્વનો ભ્રમ સેવતો જીવાત્મા. (વેદાંત.). (૨) (૨) આત્મજ્ઞાની. (વેદાંત.) [રહેવાનું દેહરૂપી સ્થાન

**ક્ષેત્રજ્ઞાધિષ્ઠાન** [સં. क्षेत्रज्ञ + अधि-ष्ठान] ક્ષેત્રજ્ઞ જીવાત્માને

**ક્ષેત્ર-ત્રિકોણમિતિ** સ્ત્રી. [સં.] સીધી સપાટી ઉપર દોરેલા ત્રિકોણનું ગણિત, કોઈ પણ ખૂબ જ ઊંચે દેખાતા પદાર્થનું અંતર માપવાની વિદ્યા, સમતલ-ત્રિકોણમિતિ, 'ટ્રિગોનોમેટ્રી'

**ક્ષેત્ર-નલિકા** સ્ત્રી. [સં.] વિદ્યુત ઉત્પન્ન કરનાર યંત્રમાં લગાડવામાં આવતી એક નળી, 'ફિલ્ડ-કોઇલ'

**ક્ષેત્ર-પતિ** પું. [સં.] ખેડૂત. (૨) જીવાત્મા.

**ક્ષેત્ર-પાલ(-ળ)** પું. [સં.] ખેતરનું રક્ષણ કરનાર. (૨) ખેતર-

નું રક્ષણ કરનાર મનાતો દેવ. (૩) રાજા. (૪) ક્રિકેટ વગેરેની રમતમાંનો ખેલાડી, 'ફિલ્ડર'

**ક્ષેત્ર-પોથી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ક્ષેત્ર + 'પોથી.'] ખેતરોની નોંધણીનો ચોપડો, 'ફિલ્ડ-બુક'

**ક્ષેત્ર-ફલ(-ળ)** ન. [સં.] લંબાઈના ગુણાકારથી આવતું જમીન વગેરીની સપાટીનું માપ, ક્ષેત્રનો ઓરસ-ચોરસ કે ગોળાકારે યા કોઈ પણ પ્રકારનું વિસ્તાર-માપ, 'એરિયા' [પ્રદેશ

**ક્ષેત્ર-ભૂમિ** સ્ત્રી. [સં.] ખેતરની જમીન. (૨) (લા.) કાર્ય-

**ક્ષેત્ર-ભૂમિતિ** સ્ત્રી. [સં.] સીધી સપાટી ઉપર દોરવામાં આવેલી આકૃતિઓનું ગણિત, 'પ્લેઇન જ્યોમેટ્રી'

**ક્ષેત્ર-મર્યાદા** સ્ત્રી. [સં.] ખેતરની હદ, શેઢો. (૨) કાર્ય-પ્રદેશની ઇયત્તા, અધિકારની મર્યાદા, 'પર્ચ્યૂ'

**ક્ષેત્ર-માપ** ન. [સં. °માપન], -પન ન. [સં.] ક્ષેત્રના વિસ્તારનું માપ, ચોરસ માપ, ક્ષેત્રફળનું માપ કરવું એ

**ક્ષેત્ર-મિતિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ક્ષેત્ર-માપ', 'મેન્સ્યુરેશન' (પો. ગો.). (ગ.) [નાનો વિભાગ

**ક્ષેત્ર-વિભાગ** પું. [સં.] ખગોળ-શાસ્ત્રમાંનો સમયનો નાનામાં

**ક્ષેત્ર-શુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] આત્મ-શુદ્ધિ. (૨) સંતાન ઉત્પન્ન કરવાના વિષયમાં સ્ત્રીની પવિત્રતા

**ક્ષેત્ર-સંન્યાસ** (-સન્ન્યાસ) પું. [સં.] પોતાની ચાલુ પ્રવૃત્તિ છોડી દઈ નિવૃત્તિ લેવી એ ['ફિલ્ડ-સર્વિસ'

**ક્ષેત્ર-સેવા** સ્ત્રી. [સં.] પ્રદેશમાં આપવામાં આવતી સેવા,

**ક્ષેત્રાજીવ** વિ., પું. [સં. क्षेत्र + आ-जीव] કેવળ ખેતી ઉપર જ ગુજરાન ચલાવનાર (ખેડૂત.) [સત્તા

**ક્ષેત્રાધિકાર** પું. [સં. क्षेत्र+अधि-कार] ખેતર ઉપરની માલિકી

**ક્ષેત્રાંશ** (ક્ષેત્રાંશ) પું. [સં. क्षेत्र+अंश] ક્રાંતિવૃત્તનો અંશમાં આપેલો કોઈ પણ ભાગ. (ખગોળ.)

**ક્ષેત્રિક** વિ. [સં.] ખેતરને લગતું. (૨) પું. ખેડૂત

**ક્ષેત્રિય** વિ. [સં.] ખેતરને લગતું. (૨) કાર્યપ્રદેશને લગતું, 'સ્પેરિયલ' (કે. હ.). (૩) પું. ખેડૂત. (૪) ન. ચરિયાણ બીડ વ. [જીવાત્મા.

**ક્ષેત્રી** વિ., પું. [સં., પું.] ખેતરનો માલિક કે ખેડૂત (૨)

**ક્ષેપ** પું. [સં.] ફેંકવું એ, નાખી દેવું એ. (૨) વિતાવવું એ, ગાળવું એ, ગુમાવવું એ. (૩) દાખલ કરવું એ, પ્રક્ષેપ

**ક્ષેપક** વિ. [સં.] પાછળથી દાખલ કરેલું, ઉમેરેલું, 'ઇન્ટરપોલેઇટેડ.' (૨) પું. પાછળથી કરવામાં આવેલો ઉમેરો (ગ્રંથમાં.), 'ઇન્ટરપોલેશન'

**ક્ષેપણ** ન. [સં.] ક્ષેપ, ફેંકવું એ, નાખવું એ

**ક્ષેપણી** સ્ત્રી. [સં.] ગોફણ. (૨) એક અસ્ત્ર. (૩) માછલાં મારવાની જાળ. (૪) હલેસું

**ક્ષેમ** ન. [સં. क्षेमा પું., क्षेम ન. (સં. क्षेमन्)] સુખ-શાંતિ. (૨) સલામતી. (૩) મેળવેલાનું રક્ષણ [સુખાકારી

**ક્ષેમ-કલ્યાણ** ન. [સં.] સુખ-શાંતિ અને શ્રેય, સંપૂર્ણ

**ક્ષેમ-કુશલ(-ળ)** નં. [સં.] સુખ-શાંતિ અને કુશળતા-સલામતી. (૨) વિ. સુખ-શાંતિ અને કુશળતાવાળું, તદ્દન સલામત

**ક્ષેમ-પત્ર** ન., પું. [સં., ન.] વીમાપત્ર, પૉલિસી'

**ક્ષેમ-રૂપ** વિ. [સં.] શુખશાંતિવાળું

**ક્ષેમ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] સુખ-શાંતિ જાળવવાની લાગણી. (૨) (૨) (લા.) રૂઢિચુસ્તપણું, 'કૉન્ઝર્વેટિઝમ' (દ.બા.)

**ક્ષેમંકર** (ક્ષેમઙ્કર) વિ. [સં.] સુખ-શાંતિ કરનારું

**ક્ષેમી** વિ. [સં., પું.] સુખશાંતિવાળું

**ક્ષૈણ્ય** ન. [સં.] ક્ષીણ-તા, ક્ષીણપણું

**ક્ષોણિ(-ણી)**[1] સ્ત્રી. [સં.] પૃથ્વી

**ક્ષો(-ક્ષૌ)ણી**[2] સ્ત્રી. [સં. अक्षौहिणीનું ગુ. લાઘવ] અક્ષૌહિણી સેના, જુઓ 'અક્ષૌહિણી.'

**ક્ષોદ** પું. [સં.] ચૂર્ણ, ભૂકો [(૨) ન. ચૂર્ણ, ભૂકો

**ક્ષોદિત** વિ. [સં.] ચૂર્ણ કરેલું, ભૂકો કરેલું, દળેલું, પીસેલું.

**ક્ષોભ** પું. [સં.] ખળભળાટ. (૨) ગભરાટ. (૩) ડહોળાણ, ડખોળો. (૪) સંકોચ, આંચકો. (૫) (લા.) શરમ, ઓસાર

**ક્ષોભક** વિ. [સં.] ક્ષોભ કરનારું

**ક્ષોભ-શીલ** વિ, [સં.] ક્ષોભ પામે તેવું

**ક્ષોભશીલ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ક્ષોભ થવાપણું

**ક્ષોભિત** વિ. [સં.] ખળભળાવી મૂકેલું. (૨) ગભરાવેલું. (૩) ડહોળાવેલું. (૪) (લા.) શરમાવેલું

**ક્ષોભી** વિ. [સં., પું.] ક્ષોભનો અનુભવ કરતું

**ક્ષોભ્ય** વિ. [સં.] ક્ષોભ પમાડી શકાય તેવું

**ક્ષૌણી** સ્ત્રી. [સં. अक्षौहिणी નું ગુ. લાઘવ] જુઓ 'ક્ષોણી.[2]'

**ક્ષૌદ** ન. [સં.] મધ

**ક્ષૌદ્ર-મેહ** પું. [સં.] મધુ-પ્રમેહ, મીઠો પેશાબ. (વૈદ્યક.)

**ક્ષૌમ** વિ. [સં.] રેશમનું, રેશમી. (૨) ન. [સં, પું., ન.] રેશમી વસ્ત્ર

**ક્ષૌમ-વસ્ત્ર** ન. ન. [સં.] રેશમી વસ્ત્ર

**ક્ષૌર** ન. [સં.] હજામત, વત્તું, મુંડન

**ક્ષૌર-કર્મ** ન., **ક્ષૌર-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] હજામત. (૨) મરેલાંની પાછળ કરાવવામાં આવતી દાઢી-મૂછ અને માથાના વાળની હજામત

**ક્ષૌરિક** વિ., પું, [સં.] વાળંદ, હજામ, નાઈ

**ક્ષ્મા** સ્ત્રી., **ક્ષ્મા-તલ(-ળ)** ન. [સં.] ભૂમિ, જમીનની સપાટી

**ક્ષ્મા-નાથ, ક્ષ્મા-પતિ** પું. [સં.] ક્ષમા-પતિ, રાજા

**ક્ષ્વેડા** સ્ત્રી., **ક્ષ્વેડિત** ન. [સં.] સિંહની ગર્જના



બ્રાહ્મી નાગરી ગુજરાતી

**ખ** પું. [સં.] ભારત-આર્ય વર્ણમાળાનો કંઠ્ય અઘોષ મહાપ્રાણ વ્યંજન. (૨) ન. આકાશ. (૩) શૂન્ય

**ખ-કક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] આકાશની .કક્ષા, સમગ્ર આકાશ, ગગન-મંડળ

**ખ-કાર** પું. [સં.] 'ખ'-વર્ણ, 'ખ' વ્યંજન, ખખ્ખો. (૨) ['ખ' ઉચ્ચારણ

**ખકારાંત** (-રાન્ત) વિ. [+ સં. अन्त] જેને છેડે 'ખ' વ્યંજન છે તેવું (શબ્દ કે પદ)

**ખકેદ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. મુશ્કેલી. (૨) કસોટી. [૦ ઉઠાવવી (રૂ. પ્ર.) મુશ્કેલીમાં મુકાવવું]

**ખકોદવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ઘસવું. છોલવું. (૨) શોધવું, ગોતવું, ઢૂંઢવું

**ખક્કું** વિ. [રવા.] ધૂળના રંગનું. (૨) જૂનું પુરાણું

**ખખ(-ખ્ખ)** વિ. [રવા.] ખોખરું થઈ ગયેલું. (૨) નિઃસત્ત્વ થઈ ગયેલું. (૩) વૃદ્ધ, ઘરડું

**ખ(-ખો)ખદધજ** વિ. [સં. कुक्कुट-ध्वज > પ્રા. कुक्कुड-द्धयज, 'ज' બચી રહ્યો; સિદ્ધરાજ જયસિંહનું એની ધ્વજામાં 'કૂકડા'ના નિશાનને કારણે વિશેષણ] (લા.) ઘરડું છતાં મજબૂત રીતે ઊભેલું કે મજબૂત બાંધાનું—સારી એવી ઊંચાઈનું

**ખ(૦ ડ)ખડવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ખડ ખડ' અવાજ થવો. (૨) ઘરડા જેવું થઈ જવું. (૩) (લા.) ભાંગું ભાંગું થઈ જવું. ખ(૦ ડ)ખડાવું ભાવે., ક્રિ. ખ(૦ ડ)ખડાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખ(૦ડ)ખડાટ** પું. [જુઓ 'ખ(૦ડ)ખડવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] 'ખટ ખડ' એવો અવાજ. (૨) હાલવા ચાલવાથી થતો ધીમો ખોખરો અવાજ. (૩) (લા.) તકરાર, બોલાચાલી

**ખ(૦ ડ)ખડાટ, ૦ભ(૦ડ)ભડાટ** પું. [જુઓ 'ખખડાટ' + 'ભભડાટ.'] એવો અવાજ. (૨) (લા.) ઝઘડો

**ખ(૦ ડ)ખડાવવું** જુઓ 'ખ(૦ડ)ખડવું'માં. (૨) હચમચાવવું. (૩) (લા.) સારી રીતે ઠપકો આપવો

**ખ(૦ ડ)ખડાવું** જુઓ 'ખ(૦ડ)ખડવું'માં.

**ખખણાટ** પું. [રવા.] (લા.) નકામી મહેનત, કુટારો

**ખખર-વ(-વી)ખર** વિ. [જુઓ 'ખખરવું' અને 'વીખરવું.'] છૂટું છૂટું થઈ ગયેલું, જેમ તેમ પડેલું

**ખ(૦ ર)ખરવું** અ. ક્રિ. [રવા.] શરીરના સાંધાનું હલમલી ઊઠવું. (૨) દિલમાં અસર થવી, બળાપો થવો. (૩) (આંખમાં કાંઈ પડતાં કે આંજતાં) પાણીનું ટપકવું. ખ(૦ર)ખરાવું ભાવે., ક્રિ. ખ(૦ ર)ખરાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખ(૦ ર)ખરાટ** પું. [જુઓ 'ખખરવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ખખરવું એ

**ખ(૦ર)ખરાવવું, ખ(૦ ર)ખરાવું** જુઓ 'ખ(૦ર)ખરવું'માં.'

**ખ(૦ર)ખરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખખરવું.] ગળામાં થતો કફનો અવાજ. (૨) ગાતાં સૂરને ધ્રુજાવવાની ક્રિયા. (૩) (લા.) ચટપટી. ચિંતા. [૦ બાઝવી (રૂ. પ્ર.) અવાજ ખોખરો થઈ જવો, ઘાંટો બેસી જવો]

**ખ(૦ ર)ખરો** પું. [ફા. ખર્ખરાહ્] (લા.) પશ્ચાત્તાપ, પસ્તાવો. (૨) મરણ થયું હોય તેને ત્યાં જઈ શોક વ્યક્ત કરવો એ. (૩) અંદેશો, વહેમ, શંકા, સંશય

**ખ(૦ ળ)ખળતું** વિ. [જુઓ 'ખ(૦ળ)-ખળવું' + ગુ. 'તું' વ. કૃ.] 'ખળ ખળ' અવાજથી વહેતું. (૨) ઊકળતું હોય એવું ઊનું

**ખખળ-પખળ** વિ. [રવા.] જુઓ 'ખખર-વખર.'

**ખ(૦ ળ)ખળવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ખળ ખળ' એવો અવાજ થવો. (૨) એવા અવાજ સાથે પાણીનું વહેવું. (૩) ખદખદવું. ખ(૦ ળ)ખળાવવું પ્રે., સ. ક્રિ. (૨) (લા.) ફોસલાવી પૈસા કઢાવવા

**ખ(૦ ળ)ખળાટ** પું. [જુઓ 'ખ(૦ળ)-ખળવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] 'ખળ ખળ' એવો અવાજ (વહેતા પાણીનો)

**ખ(૦ળ)ખળાવવું** જુઓ 'ખ(૦ખ)ખળવું'માં.

**ખખા** સ્ત્રી. પંચાત, મગજ-મારી (ન. મા.)

**ખખાર** પું. [રવા.] કફ, અલગમ, બળખો

**ખખારો** પું. [રવા.] ગળામાંથી બળખો કાઢવાનો અવાજ

**ખખો** પું. [રવા.] મન-દુઃખ, ડખો. (૨) ઝઘડો, તકરાર. (૩) પક્ષાપક્ષી

**ખખોદલ**[૧] પું. ઘુવડનો માળો

**ખખોદલ**[૨] (-લ્ય) સ્ત્રી. ઝાડનું પોલાણ, બખોલ

**ખખ્ખ** જુઓ 'ખખ.'

**ખખ્ખી** સ્ત્રી. ખારેકનો ઠળિયો

**ખખ્ખો** પું. જુઓ 'ખ-કાર.' (૨) બ્રહ્મક્ષત્રિય તેમજ ખત્રી કોમને માટે તુચ્છકારનો શબ્દ ('ખત્રી'ના 'ખ'નું દ્વિત્વ)

**ખ-ગ** ન. [સં., પું.] (આકાશમાં ગતિ કરતું હોઈ) પક્ષી

**ખગ-કુલ(-ળ)** ન. [સં.] પક્ષીનું ટોળું

**ખગ-ગતિ** સ્ત્રી. [સં.] પક્ષીનું ઊડવું એ, પક્ષીની ગતિ

**ખગ-ચર** વિ. [સં.] આકાશમાં ફરનારું. (૨) ન. પક્ષી

**ખગડો** પું. મર્યાદા, સીમા, હદ

**ખગ-નાથ, ખગ-નાયક** પું. [સં.] ગરુડ પક્ષી

**ખગપદ** પું. મરણ વખતે છ પિંડ મૂકવાની ક્રિયા, ખડપણ

**ખગ-પતિ** પું. [સં.] જુઓ 'ખગ-નાથ.'

**ખગ-બારી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'બારી.'] મેડી ઉપરનું નાનું [બારણું

**ખ-ગમન** ન. [સં.] આકાશમાં ઊડવું એ

**ખગ-રાજ** પું. [સં.], **-ય** પું. [સં. राज > પ્રા. राय, પ્રા. તત્સમ] જુઓ 'ખગ-નાથ.'

**ખગલી-દગલી** સ્ત્રી. હાલાર બાજુ રમાતી એક રમત, ખીલ- [માંકડી

**ખગ-વાણી** સ્ત્રી. [સં.] પક્ષીની બોલી

**ખગ-વાહન** પું. [સં.] ગરુડ જેમનું વાહન ગણાય છે તેવા ભગવાન વિષ્ણુ

**ખ-ગંગા** (-ગઙ્ગા) સ્ત્રી. [સં.] આકાશ-ગંગા, 'નેબ્યુલા'

**ખગાકાર** પું., **ખગાકૃતિ** સ્ત્રી. [સં. खग + आ-कार, आ-कृति] પક્ષીનો આકાર. (૨) વિ. પક્ષીના ઘાટનું. (૩) (લા.) આશ્ચર્ય-ચકિત, આભું [અધીશ, અધીશ્વર] જુઓ 'ખગ-નાથ.'

**ખગાધિપ ખગાધીશ, ખગાધીશ્વર** પું. [સં. खग + अधिप,

**ખગારૂઢ** વિ. [સં. खग + आ-रूढ] પક્ષી ઉપર બેઠેલ (વિષ્ણુ)

**ખગાલિકા** સ્ત્રી. વેશ્યા

**ખગાસન** ન. [સં. खग + आसन] પક્ષીરૂપ આસન. (૨) વિ. ગરુડ જેનું આસન છે તેવા (વિષ્ણુ)

**ખગી** વિ. [સં. + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] આકાશ-ગામી

**ખ-ગુણ** પું. [સં.] જેનું મૂલ્ય શૂન્ય હોય તેવો અવયવ, 'ઝીરો ફૅક્ટર.' (ગ.)

**ખગું** વિ. [જુઓ 'ખાંગું.'] ખાંગું, ત્રાંસું, વંકાયેલું

**ખગેકાર** વિ. આશ્ચર્ય થયું હોય તેવું, દિંગ

**ખગેશ, -શ્વર** પું. [સં. खग + ईश, ईश्वर], **ખગેંદ્ર** (ખગેન્દ્ર) પું. [સં. खग + इन्द्र], જુઓ 'ખગ-નાથ.'

**ખ-ગોલ(-ળ)** પું. [સં.] આકાશનું મંડળ, આકાશનો આપણી સામે દેખાતો ઘૂમટ

**ખગોલ(-ળ)-ગણિત** ન. [સં.] આકાશમાં દેખાતા ગ્રહો અને પૃથ્વીની આકાશીય ગતિને લગતું આંકડા-શાસ્ત્ર, ગણિત-જ્યોતિષ, 'ઍસ્ટ્રોલૉજી'

**ખગોલ(-ળ)-પંચાંગ** (-પઞ્ચાઙ્ગ) ન. [સં.] ખગોલીય પદાર્થોના ગણિત ઉપર રચાયેલું પંચાગ, 'એફીમરી'

**ખગોલ(-ળ)-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ખગોલીય જણાતા પદાર્થો અને પૃથ્વીની ગતિનું ગણિત આપતી વિદ્યા, ખગોળ-શાસ્ત્ર, 'ઍસ્ટ્રોનોમી'

**ખગોલ(-ળ)-વેત્તા** પું. [સં.] ખગોલીય પદાર્થો અને પૃથ્વીની ગતિ વગેરે શાસ્ત્રીય વિષયોનો જ્ઞાતા, ખગોલશાસ્ત્રી

**ખગોલ(-ળ)-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] જુઓ 'ખગોલ-વિદ્યા.'

**ખગોલ(-ળ)શાસ્ત્રી** વિ.,પું. [સં., પું.] જુઓ 'ખગોળ-વેત્તા.'

**ખગોલી(-ળી)ય** .વિ. [સં.] ખગોળને લગતું, ખગોળમાં આવેલું, આકાશીય

**ખગોળ** જુઓ 'ખ-ગોલ.'

**ખગોળ-ગણિત** જુઓ 'ખગોલ-ગણિત.'

**ખગોળ-પંચાંગ** (-પઞ્ચાઙ્ગ) જુઓ 'ખગોલ-પંચાગ.'

**ખગોળ-વિજ્ઞાન** જુઓ ખગોલ-વિજ્ઞાન.'

**ખગોળ-વિદ્યા** જુઓ 'ખગોલ-વિદ્યા.'

**ખગોળ-વેત્તા** જુઓ 'ખગોલ-વેત્તા.'

**ખગોળ-શાસ્ત્ર** જુઓ 'ખગોલ-શાસ્ત્ર.'

**ખગોળશાસ્ત્રી** જુઓ 'ખગોલશાસ્ત્રી.'

**ખગોળી** વિ. [સં. खगोली પું.] ખગોળનું જ્ઞાન ધરાવનાર. (૨) જ્યોતિષી, જોશી

**ખગોળીય** જુઓ 'ખગોલીય.'

**ખ-ગ્રાસ** વિ. [સં.] જેમાં સૂર્ય-ચંદ્ર સંપૂર્ણ રીતે ઘેરાઈ જાય (સૂર્યની આડે ચંદ્ર આવે અને ચંદ્રની આડે પૃથ્વી આવે એ રીતે) તેવું (ગ્રહણ)

**ખચ(-ચ્ચ)** ક્રિ. વિ. [રવા.] પદાર્થમાં ભોંકાવાથી થતો એવો અવાજ થાય એમ. (૨) ખચકાવીને, ખેંચીને (બાંધવું)

**ખચકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ખચકાવું, થંભી જવું, અચકવું, સંકોચ અનુભવવો. **ખચકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખચકાટ** પું. [જુઓ 'ખચકવું'–'ખચકાવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] ખચકાવું એ, સંકોચ થવો એ

**ખચકાવવું** જુઓ 'ખચકવું'માં. (૨) (લા.) ખચ અવાજ સાથે ભોંકવું. (૩) ઝૂંટવી લેવું

**ખચકાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ખચકવું;' રવા.] જુઓ 'ખચકવું.' **ખચકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખચકો** પું. [જુઓ 'ખચકવું'–'ખચકાવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] ખચકાવું એ, ખચકાટ. (૨) ખૂણો, ખાંચો. (૩) સપાટી ઉપર પડેલો ખાંચો

**ખ-ચક્ર** ન. [સં.] ખગોળ, આકાશ-મંડળ, ગગન-મંડળ

**ખચ ખચ** ક્રિ. વિ. [રવા.] કાદવમાં ચાલતી વખતે અવાજ થાય એમ

**ખચખચવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ખચ ખચ' એવો અવાજ થવો. (૨) ખીચોખીચ ભરાઈ જવું. **ખચખચાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. (૨) જોરથી બાંધવું

**ખચક ખચક** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ખચ ખચ' એવો જરા લાંબો અવાજ થાય એમ, ખચર ખચર [ભારવાહી પ્રાણી

**ખચ(-ચ્ચ)ર** ન. ઘોડા-ગધેડાના સંબંધથી થતું મનાતું એક

**ખચરી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ખચ્ચરની માદા

**ખચરું** વિ. [જુઓ 'ખચર' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.) ખચ્ચર જેવું નિર્માલ્ય. (૨) જૂનું પુરાણું. (૩) થાકી ગયેલું (૪) ઘરડું. (૫) ન. જુવાનનું થયેલું મરણ

**ખચવું** સ. ક્રિ. [સં., તત્સમ.] બાંધવું. (૨) જડવું. '(૩) ઠાંસી ઠાંસીને ભરવું, લાદવું. (૪) શણગારવું

**ખચાક** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ખચ' એવા અવાજથી

**ખચાખચ** ક્રિ. વિ. [રવા.] ખીચોખીચ. (૨) (-ચ્ય) સ્ત્રી. ભીડ, ગિરદી. (૩) (લા.) ભેળાં થયેલાં માણસોનો કોલાહલ

**ખચાખચી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ભીડ, ગિરદી, ખચાખચ [(૨) મઢેલું

**ખચિત** વિ. [સં.] જડતર કરવામાં આવી હોય તેવું, જડેલું,

**ખચીત** ક્રિ. વિ. જરૂર, અવશ્ય, ચોક્કસ, અચુક, નક્કી

**ખચીતાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખચીત' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ચોકસાઈ [હેલા ખાતું ચાલતું હોય એમ

**ખચૂક ખચૂક** ક્રિ. વિ. [રવા.] થોડું થોડું ઊછળતું અને

**ખચોખચ** ક્રિ. વિ. [રવા.] ખીચોખીચ, અંદરથી ભીંસામાં આવી જાય તેમ ભરેલું

**ખચ્ચ** જુઓ 'ખચ.'

**ખચ્ચર** જુઓ 'ખચર.' [ખસી કરેલું

**ખચ્ચી** વિ. [રવા.] જેના વૃષણ કાઢી નાખ્યા હોય તેવું,

**ખજમતિયાં** ન., બ. વ. બેવડા પટાવાળી ચૂડીઓ

**ખજમતી**[1] સ્ત્રી. ખાંડણી

**ખજમતી**[2] સ્ત્રી. જુઓ 'ખિજમત.'

**ખજલો** પું. બખ્તર

**ખજવાટ** પું. [જુઓ 'ખ(-ખં)જવાળવું.'], **ખ(-ખં)જવાળ**

(-ળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ ખ(-ખં)જવાળવું.'] ખંજવાળવાની ક્રિયા, ખંજોળ, વલૂર, ચળ

**ખ(-ખં)જવાળવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ખંજોળવું, વલૂરવું. પોચે નખે ખણવું. [**માથું ખ(-ખં)જવાળવું** (રૂ. પ્ર.) વિચારમાં પડી જવું] ખ(-ખં)જવાળાવું કર્મણિ., ક્રિ. ખ(-ખં)જવાળાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખ(-ખં)જવાળાવવું, ખ(-ખં)જવાળાવું** જુઓ જુઓ 'ખ(-ખં)જવાળવું'માં.

**ખજાનચી** પું. [અર. 'ખઝાનહ્' + તુર્કી. 'ચી' પ્ર.], **ખજાનાદાર** વિ., પું. [જુઓ 'ખજાનો' + ફા. પ્રત્યય] ખજાનાનો ઉપરી, સરકારી કે કોઈ પણ સંસ્થાનો નાણાંનો વહીવટ કરનાર, 'ટ્રેઝરર'

**ખજાનો** પું. [અર. ખઝાનહ્] નાણાં વગેરે કિંમતી વસ્તુઓ રાખવાનો ભંડાર, ધન-ભંડાર, 'ટ્રેઝર.' (૨) (લા.) સંડાસમાં ટોપલો વગેરે રહે છે તે સ્થાન (ન. મા.). [**-ને પડવું** (રૂ. પ્ર.) ગોઠવાઈ જવું, ઠેકાણે પડવું. (૨) કોઈ અન્ય ચિંતા ન કરે એવી સ્થિતિમાં મુકાવું]

**ખજીના(-ને)-દાર** વિ., પું. [જુઓ 'ખજીનો' + ફા. પ્રત્યય] હથિયાર ભરવાનો પડો કે ખોળ જેની પાસે છે તેવો (માણસ). (૨) ['ખજાનો' ના સ્વરૂપ-સામ્યે] ખજાનચી

**ખજીનો** પું. [અર. ખઝીનહ્] હથિયાર ભરવાનો પડો કે ખોળ. (૨) દરિયાનું પાણી એકઠું કરવાનો ખાડો કે ક્યારો (મીઠું પકવવા). (૩) ['ખજાનો'ના સ્વરૂપ-સામ્યે] જુઓ 'ખજાનો.'

**ખજૂર** પું. [સં. खर्जूर > પ્રા. खज्जूर] ખજૂરીનું પાકું પેશીદાર ફળ (જરા કાચી બાફીને સૂકવેલી તે ખારેક)

**ખજૂર-છડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખજૂર' + 'છડી.'] (લા.) ખજૂરીના પાનના આકારની ભાતવાળું રેશમી કાપડ

**ખજૂર-ટોપરાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ખજૂર' + ટોપરું.'] (લા.) એ નામની બાળકોની એક રમત

**ખજૂર-માણું** ન. ન. [જુઓ 'ખજૂર' દ્વારા.] ખજૂરની બાફેલી પેશીઓને ઘૂંટીને ફરી ઉકાળી કરેલું એક પીણું ('ગોળ'નું 'ગોળમાણું' થાય છે એમ)

**ખજૂરિયું** ન. [જુઓ 'ખજૂર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) ખજૂરના ઘાટનું રૂપાના વાળાનું પગનું એક ઘરેણું

**ખજૂરિયો** પું. [જુઓ 'ખજૂરિયું.'] (લા.) ખજૂરના ઘાટનું ગળે પહેરવાનું સોનાનું એક ઘરેણું. (૨) સારી જાતનો એક ગુવાર. (૩) એ નામની આંબાની એક જાત. (૪) ઝીણા ભૂખરા પથ્થરનાં છોડાં અને ચૂનો મેળવી કરેલો કૉન્ક્રીટ માટેના ગારા જેવો ગારો

**ખજૂરી**[૧] સ્ત્રી. [સં. खर्जूरिका > પ્રા. खज्जूरिआ] ખારેક અને ખજૂરનું ઝાડ. (૨) એ જાતનું જેમાં ખલેલાં થાય છે તેવું સર્વસામાન્ય ઝાડ (જેના પાનના પંખા બનાવાય છે, સાદડી વગેરે થાય છે), ખજૂરું. (૩) (લા.) એક મીઠાઈ.

**ખજૂરી**[૨] સ્ત્રી. [જુઓ 'ખંજોળવું' દ્વારા] ખંજોળ. [**૦ લગાડવી** હેરાન કરવું. **૦ લાગવી** (રૂ. પ્ર.) ખંજોળ આવ્યા કરે તેવા ચામડીના રોગથી પીડાવું]

**ખજૂરું** ન. [સં. खर्जूरक > પ્રા. खज्जूरअ-] જુઓ 'ખજૂરી.[૧]' (૨) દેશી ખજૂરીનું ફળ, ખલેલું. (૩) (લા.) એક જંતુ

**ખજૂરો**[૧] પું. [જુઓ 'ખજૂરું'] તાણા-વાણામાં આવતી ભૂલથી થયેલો કપડાનો ઝીણો ભાગ

**ખજૂરો**[૨] પું. [જુઓ 'કાન-ખજૂરો.' પાછલો ભાગ સ્વતંત્ર શબ્દ તરીકે ભ્રાંતિથી.] જુઓ 'કાન-ખજૂરો.' (૨) લાકડામાં કરાતું ખજૂરાના આકારનું કોતરકામ. (૩) બળદના શરીર કે પીઠ ઉપર થતા કાનખજૂરાના આકારના વાળ

**ખજૂળિયું** વિ. [જુઓ 'ખંજોળવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ખંજવાળ પેદા કરે તેવું

**ખટ**[૧] વિ. [સં. षट्; સં. માં છેક યજુર્વેદના સમયથી षનું 'ખ' ઉચ્ચારણ જાણીતું છે; એ રીતે આ 'તત્સમ' જેવો, જૂ. ગુ.માં.] છ. (૨) એક રાગ. (સંગીત.)

**ખટ**[૨] પું. [જુઓ 'નટ-ખટ;' આ એકલો નથી વપરાતો.] લુચ્ચો

**ખટ**[૩] પું. [રવા.] 'ખટ' એવો અવાજ. (૨) ક્રિ.વિ. એવા અવાજથી. (૩) મનની શંકા [નાખુશી.

**ખટક** (-ક્ય) સ્ત્રી. [રવા.] ચાનક, ખંત. (૨) ખટકો,

**ખટક ખટક** ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ખટક' એવો અવાજ થાય એમ

**ખટ-કરમ, ખટ-કર્મ** ન.,બ.વ. [સં. षट् + कर्म, અર્વા. તદ્ભવ] અધ્યયન અધ્યાપન યજન યાજન દાન અને પ્રતિગ્રહ—બ્રાહ્મણનાં છ કર્મ. (૨) (લા.) ધાર્મિક વૈદિક નિત્યકર્મ. (૩) મારણ મોહન સ્તંભન ઉચ્ચાટન વિધ્વંસન અને જય—તાંત્રિક છ કર્મ. (તંત્ર.)

**ખટકવું** અ.ક્રિ. [રવા.] (લા.) બારીક કણની પેઠે ખૂંચવું અને એનો દુખાવો થવો. (૨) નડવું, સાલવું. (૩) લાગી આવવું, પસ્તાવો થવો. **ખટકાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.

**ખટકારો** પું. [જુઓ 'ખટકવું' + ગુ. 'આરો' કૃ. પ્ર.] ખુલ્લા પગે ચાલતાં ટાચકા ફૂટે એવો અવાજ. (૨) (લા.) ખટકો

**ખટકાવવું** જુઓ 'ખટકવું'માં. (૨) ખખડાવવું

**ખટકો** પું. [જુઓ 'ખટકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] 'ખટક' એવો અવાજ. (૨) કણાની જેમ ખૂંચવાથી થતો દુખાવો. (૩) (લા.) નડતર, સાલ, અડચણ. (૪) લાગી આવવું એ, પસ્તાવો. [**૦ આવવો** (રૂ.પ્ર.) નડતરનો અનુભવ થવો. **૦ થવો** (રૂ.પ્ર.) વહેમ આવવો. **૦ ભાંગવો** (રૂ.પ્ર.) પીડા ઓછી કરવી. **૦ રાખવો** (રૂ.પ્ર.) ચાનક રાખવી]

**ખટ ખટ**[૧] પું. [રવા.] 'ખટ ખટ' એવો અવાજ, ખટખટાટ

**ખટ-ખટ**[૨] (ખટ્ય-ખટ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] (લા.) પંચાત, માથાકૂટ. (૨) નડતર, તકલીફ. (૩) ઝઘડો, કજિયો

**ખટખટાટ, ખટખટારો** પું. [જુઓ 'ખટ-ખટ' + ગુ. 'આટ'—'આરો' ત.પ્ર.] 'ખટખટ' એવો અવાજ. (૨) (લા.) જુઓ 'ખટ ખટ.[૨]'

**ખટખટાવવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ખટ ખટ,[૧]'—ના.ધા.] 'ખટ ખટ' એવો અવાજ કરવો. (૨) સ.ક્રિ. (બારણું) ખખડાવવું

**ખટ-ગુણ** પું.,બ.વ. [સં. षट्–गुण] ઐશ્વર્ય વીર્ય યશ શ્રી જ્ઞાન વૈરાગ્ય—ઈશ્વરના એ છ ગુણ. (૨) ઉદ્યોગ સાહસ ધૈર્ય બળ બુદ્ધિ અને પરાક્રમ—માનવના એ છ ગુણ

**ખટ-ચક્ર** ન., બ.વ. [સં. षट्-चक्र] આધાર લિંગ નાભિ અનાહત કંઠ અને મૂર્ધા—શરીરનાં યોગમાં માનેલાં એ છ ચક્ર. (યોગ.)

**ખટચડું** વિ. [જુઓ 'ખાટું' + 'ચાટવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.]

સ્વાદમાં જરા જેવું ખાટું [તાલ, છક્કો. (સંગીત.)
ખટ-તાલ પું. [સં. षट् + ताल] સંગીતનો એ નામનો એક
ખટ-દર્શન ન., બ.વ. [સં. षट्-दर्शन] ષડ્દર્શનો : સાંખ્ય યોગ ન્યાય વૈશેષિક કર્મમીમાંસા અને બ્રહ્મમીમાંસા– (આ છ મુખ્ય દર્શનો છે)
ખટ-નટ વિ. [સં. नट, દ્વિર્ભાવ] જુઓ 'નટ-ખટ.'
ખટપટ સ્ત્રી. [રવા.] દાવપેચથી કામ કરવાની રીત. (૨) પંચાત, કડાકૂટ. (૩) ઝઘડો, કજિયો [૦ નું પૂતળું (રૂ.પ્ર.) પાકું ખટપટી. ૦માં પડવું (રૂ.પ્ર.) તજવીજ કરવી, કામમાં લાગી પડવું]
ખટપટ-ખોર (-ટ્ય-) વિ. [જુઓ 'ખટપટ' + ફા. પ્રત્યય] ખટપટિયું, ખટપટ કરનારું. (૨) લડાવી મારનારું
ખટપટખોરી સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ખટપટિયાપણું
ખટપટાસ્ત્ર ન. [જુઓ 'ખટપટ' + સં. अस्त्र, નવો ઊભો કરેલો શબ્દ] ખટપટરૂપી હથિયાર
ખટપટિયું વિ. [જુઓ 'ખટપટ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.]
ખટપટી વિ. [જુઓ 'ખટપટ' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] જુઓ 'ખટપટ-ખોર.'
ખટપદ પું. [સં. षट्-पद] ભમરો. (૨) કરોળિયો. (૩) મધમાખ
ખટપાટી¹ સ્ત્રી. એ નામનું એક ઝાડ
ખટ-પાટી² સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાટ' + 'પાટી' (ખાટલાની).] બેસવા માટે ખાટલામાં ભરેલી પાટી
ખટ-પાપડી સ્ત્રી. આંબલી
ખટ-બાકી સ્ત્રી. [અસ્પષ્ટ+ જુઓ 'બાકી.'] વસૂલ ન આવી શકે તેવું કોઈ પણ પ્રકારનું લેણું
ખટમડું(-ળું) જુઓ 'ખટૂમડું.' [ખટ-મીઠું
ખટ-મધુર, -રું વિ. [જુઓ 'ખાટું' + સં. + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.]
ખટમલ પું. [હિં.; જુઓ 'ખાટ' + સં. मल्ल] (લા.) (ખાટલામાં પડતો હોઈ) માંકડ, માકણ
ખટમલી વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] માંકડના રંગનું
ખટ-માસ પું., બ.વ. [સં. षट्-मास] છ મહિના
ખટમાસી¹ સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] મરણ પછી છ મહિના ગણી કરવામાં આવતી શ્રાદ્ધાદિ ક્રિયા, છમાસી
ખટમાસી² વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] છ છ મહિને આવતું, ષાણ્માસિક, છમાસિક [જુઓ 'ખટ-મધુર.'
ખટ-મીઠડું વિ. [જુઓ 'ખટ-મીઠું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે પ્ર.]
ખટ-મીઠી વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ખટ-મીઠું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ખટમધુરી ખાંડની ગોળી, ગુલાબ-ચકરી, 'પીપરમિન્ટ'
ખટ-મીઠું વિ. [જુઓ 'ખાટું' + મીઠું.'] જુઓ 'ખટ-મધુર.'
ખટ-રસ પું., બ.વ. [સં. षट्-रस] ખારો ખાટો કડવો તીખો તૂરો ગળ્યો એવા છ રસ. (૨) વિ. એવા છ રસવાળું. (૩) (લા.) ખૂબ સ્વાદિષ્ઠ
ખટ-રાગ¹ પું., બ.વ. [સં. षट्-राग] સંગીતના ગણાતા છ મૂળ રાગો-ભૈરવ માલકોશ હિંદોલ શ્રી કેદાર અને મેઘ. (સંગીત.)
ખટ-રાગ² પું. [રવા. + સં.] પ્રીતિનો અભાવ, અણબનાવ. (૨) ઝઘડો, તકરાર
ખટરાગી વિ. [જુઓ 'ખટ-રાગ²' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] અણબનાવ કરાવનારું. (૨) ઝઘડાખોર

ખટરિયું ન. એ નામનું એક જંતુ
ખટલો પું. [જુઓ 'ખાટલો.'] (લા.) કુટુંબ-કબીલો, પરિજન, પરિવાર. (૨) માણસના જીવન-જરૂરિયાતનો જડ-ચેતનાત્મક સર-સામાન, ઘરવખરી. (૩) અમલદારનો રસાલો, સરંજામ. (૪) અદાલતી બાબત, મુકદ્દમો, 'કેઇસ.' (૫) (લા.) ગૂંચવણવાળું કામ
ખટવવું¹ જુઓ 'ખાટવું'માં. [આપવો
ખટવવું² સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખાટું,' ના. ધા]. ખટાશનો ઓપ
ખટવાટ¹ પું. [જુઓ 'ખાટ' (< સં. खट्वा) = ખાટલો દ્વારા.] માંદગીથી પથારી-વશ થવું [પથારી
ખટવાટ² (-ટ્ય), -ટી સ્ત્રી. [જુઓ 'ખટવાટ.¹'] ખાટલાની
ખટવાટી-પટવાટી સ્ત્રી. [જુઓ 'ખટવાટી'–દ્વિર્ભાવ.] પથારીવશ માણસને ટીંગાટોળી કરી પથારીમાં સુવડાવવાની ક્રિયા
ખટવારો પું. કચરો-પૂંજો નાખવાની જગ્યા, ઉકરડો
ખટવાલો (-વાઃયો) પું. લાકડાં ઉપર ચોમાસાની ઋતુમાં ઊગી નીકળતી ટોપી કે છત્રીના આકારની ફૂગ
ખટ-શત્રુ પું., બ.વ. [સં. षट्-शत्रु] કામ ક્રોધ લોભ મોહ મદ અને મત્સર–શરીરમાં રહેલા એ શત્રુરૂપ છ દુર્ગુણ
ખટ-શાસ્ત્ર ન., પું. [સં. षट्-शास्त्र] ભારતીય આસ્તિક તત્ત્વજ્ઞાનનાં ૬ દર્શન–સાંખ્ય યોગ ન્યાય વૈશેષિક મીમાંસા અને વેદાંત [એક ભાગ
ખટા સ્ત્રી. [સં. खट्वा > પ્રા. खट्टा] પૈડાનો પાટલીપાટનો
ખટાઈ સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાટું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ખટાશ, ખાટાપણું. (૨) ખાદ્ય પદાર્થમાં નાખવાની ખાટી વસ્તુ. [૦માં ના(-નાં)ખવું (રૂ.પ્ર.) કામને ગૂંચવવું. ૦ મીઠાઈ (રૂ.પ્ર.) વારંવાર અણબનાવ તેમજ સમાધાન થવું એ]
ખટાઉ વિ. [જુઓ 'ખાટું' + ગુ. 'આઉ' ત. પ્ર.] ખટવે તેવું, ફાયદો કરાવી આપે તેવું, લાભ અપાવે તેવું. (૩) પું. ભાટિયાજ્ઞાતિમાં એક અવટંક અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.) [૦ પેદાશ (રૂ.પ્ર.) હરાયા ઢોરની હરાજીમાંથી થતું ઉત્પન્ન]
ખટાક પું. [રવા.] એવો અવાજ. (૨) ક્રિ.વિ. એવા અવાજથી
ખટાકો પું. [+ જુઓ 'ઓ' 'સ્વાર્થે ત. પ્ર.] 'ખટાક' એવો અવાજ. (૨) (લા.) ભય, બીક. (૩) શંકા, વહેમ. (૪) ચિંતા, ફિકર
ખટાખટ (-ટ્ય), -ટી સ્ત્રી. [જુઓ 'ખટ-ખટ' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય] 'ખટ ખટ' એવો અવાજ. (૨) (લા.) અણબનાવ, ચડભડાટ, કજિયો, તકરાર
ખટાટોપ પું. ['ખટ' (રવા.) + સં. आ-टोप] આડંબર, ઢોંગ. (૨) (લા.) ધામધૂમ. (૩) ધમપછાડ
ખટાણ (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાટું' + ગુ. 'આણ' ત. પ્ર.] ખટાશ, ખટાઈ. (૨) ખાટો પદાર્થ
ખટાપટી સ્ત્રી. [રવા.] 'ખટ ખટ' અવાજ. (૨) (લા.) અણબનાવ, કજિયો, તકરાર
ખટાપણ, -ણું ન. [જુઓ 'ખાટાપણું.'] ખટાશ
ખટામણ¹ (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાટું' + ગુ. 'આમણ' ત. પ્ર.] ખટાશ. (૨) ખાટો પદાર્થ
ખટામણ² (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાટવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ.પ્ર.] ફાયદો, લાભ, નફો, હાંસલ

**ખટારિ** પું., બ.વ. [સં. षट्+अरि] જુઓ 'ખટ-શત્રુ.'

**ખટારો**[1] પું. [સં. खट्वाकारक- > પ્રા. खट्टारअ-] ખાટલાના આકારનું સપાટ હોય તેવું માલસામાન કચરો-પૂંજો વગેરે ભરવાનું વાહન-એ ગાડું પણ હોઈ શકે અને મોટર-ટ્રક પણ હોઈ શકે. (૨) (લા.) મોટર-બસ (સૌ.)

**ખટારો**[2] પું. [જુઓ 'ખટ[3]' + ગુ. 'આરો' ત. પ્ર.] 'ખટ ખટ' એવો અવાજ. (૨) (લા.) ખડખડાટ. (૩) ખટપટ. (૪) કજિયો, અણબનાવ, તકરાર

**ખટાલિયું** ન. એ નામનું એક વૃક્ષ

**ખટાલી** સ્ત્રી. કરતાલ વાજિંત્ર

**ખટાવવું, ખટાવું**[1] જુઓ 'ખાટવું'માં.

**ખટાવું**[2] અ. ક્રિ. [જુઓ 'ખાટું,'-ના. ધા.] ખાટું થઈ જવું, ખટાશવાળું થવું, અખરાવું

**ખટાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાટું' + ગુ. 'આશ' ત. પ્ર.] ખાટો સ્વાદ. (૨) (લા.) અણબનાવ, ઝઘડો, તકરાર

**ખટાશિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) શેખીખોર

**ખટાંગ** પું. [રવા.] એવો એક અવાજ

**ખટાંદ** (-દ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાટું' દ્વારા.] ખાટો ગંધ

**ખટાંસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. જંગલી બિલાડી

**ખટુ(-ટ્ટ)કવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ખટુક' એવો અવાજ થવો

**ખટુ(-ટ્ટ)કો** પું. [+ ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ખટકો. (૨) ફાળકો. (૩) (લા.) શંકા

**ખટું(-ટ્ટું)બડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખટૂંબડું, + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ખાટા સ્વાદવાળો એક છોડ

**ખટું(-ટ્ટું)બડું** વિ. [જુઓ 'ખટું(-ટ્ટું)બો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] સહેજસાજ ખાટા સ્વાદવાળું, થોડુંક ખાટું

**ખટું(-ટ્ટું)બડો** પું. [જુઓ 'ખટૂંબડું.'] (લા.) ખાટો સ્વાદ આપતો એ નામનો એક છોડ

**ખટું(-ટ્ટું)બો** પું. [જુઓ 'ખાટું' દ્વારા.] ખાટા સ્વાદવાળો એક વેલો, ખાટખટૂંબો

**ખટ્ટકવું** જુઓ 'ખટુકવું.'

**ખટ્ટકો** જુઓ 'ખટુકો.'

**ખટ્ટમડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખટૂંબડી.'] જુઓ 'ખટૂંબડી.'

**ખટ્ટમડું** જુઓ 'ખટૂંબડું.'

**ખટ્ટલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાટ' + ગુ. 'ઊલું' ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ખાટલો, ખાટલી

**ખટ્ટૂંબડી** જુઓ 'ખટૂંબડી.'

**ખટ્ટૂંબડું** જુઓ 'ખટૂંબડું.'

**ખટ્ટૂંબડો** જુઓ 'ખટૂંબડો.'

**ખટ્ટૂંબો** જુઓ 'ખટૂંબો.'

**ખટેલું** વિ. હોશિયાર

**ખટ્વા** સ્ત્રી. [સં.] ખાટલો. (૨) ઝૂલો, હિંડોળો

**ખટ્વાંગ** (ખટ્વાઙ્ગ) ન. [સં. खट्वा + अङ्ग] શિવજીનું એ નામનું એક હથિયાર. (સંજ્ઞા.)

**ખટ્વાંગ-ધર** (ખટ્વાઙ્ગ-) પું. [સં.] શિવજી, મહાદેવ

**ખડલ-બૂટી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ, અંગેરી

**ખડ**[1] ન. [સં. खट > પ્રા. खड તત્સમ] ઘાસ. ('ખડ-મોસાળ' 'ખડ-વેવાઈ' 'ખડ-ચંપો' જેવા શબ્દોમાં પૂર્વપદ તરીકે જોવા મળે છે તે આ લાગે છે. દે. પ્રા. खड्ड નો ગુ. 'ખડ' હોય તો ઉચ્ચારણ મૂર્ધન્ય હોય.) [૦ ખાવું (રૂ. પ્ર.) મૂર્ખાઈ-ભરેલું કામ કરવું. ૦ની તાપણી (રૂ. પ્ર.) થોડો વખત ટકનું એ. ૦ વાઢવું (રૂ. પ્ર.) નકામી મહેનત કરવી]

**ખડ**[2] (-ડય) સ્ત્રી. તાડી ભરવા માટેનું માટીનું વાસણ

**ખડ-અભરામણી, ખડ-અભરામી** સ્ત્રી. એ નામની એક વેલ

**ખડઈ** (ખડૈ) સ્ત્રી. લડાઈ

**ખડક**[1] પું. [સર૦ 'ખડકી.'] સમુદ્ર કે નદીની ઊભી પથરાળ ભેખડ. (૨) એવી પાણીમાંની ડુબાઉ ભેખડ, ખરાબો

**ખડક**[2] પું. તાણાને સાળની પાછળના ભાગમાં ટેકવવા માટે રાખેલો વાંસનો અથવા લાકડાનો ટુકડો

**ખડક**[3](-ગ) (-કય, -ગ્ય) સ્ત્રી. [ચરો.] સ્ત્રીઓને કાંડે પહેરવાની એક જાતનો ચૂડી

**ખડક-તેલ** ન. [જુઓ 'ખડક[1]' + 'તેલ.'] પથ્થરની ખાણમાંથી નીકળતું એક પ્રકારનું ખનિજ તેલ

**ખડક-પાલુ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખડક[1]' દ્વારા.] એ નામની એક માછલી [ઢગલા-બંધ

**ખડકલા-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [જુઓ 'ખડકલો' + ફા. 'બન્દ્'.]

**ખડ(-ડુ, -ડૂ)કલો** પું. [જુઓ 'ખડકો' + ગુ. 'લ' ત. પ્ર.] જેમાં વસ્તુઓ એક ઉપર બીજી બીજી મૂકી હોય તેવો ઢગલો

**ખડકવું** સ. ક્રિ. [સરખાવો 'ખડક.[1]'] વસ્તુઓનો એક ઉપર બીજી બીજી એમ ઢગલો કરવો. **ખડકાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખડકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખડક-શિલા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખડક[1]' + સં.] ખડકનો પથ્થર

**ખડકાવવું, ખડકાવું** જુઓ 'ખડકવું'માં.

**ખડકાળ, -ળું** વિ. [જુઓ 'ખડક[1]' + ગુ. 'આળ'-'આળું' ત. પ્ર.], **ખડકિયું** વિ. [જુઓ 'ખડક[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખડકવાળું, પથરાળ

**ખડકી** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. खडक्किआ નાનું બારણું, નાનું પ્રવેશ-દ્વાર. 'હિં.'માં એ અર્થમાં खिड़की] ડેલીનું બારણું. (૨) દરવાજાવાળી કે દરવાજા વિનાની શેરી. [૦ આદત (રૂ.પ્ર.) કુદરત વિરુદ્ધની ટેવ. (૨) ચમત્કાર]

**ખડકી-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [જુઓ 'ખડકી' + ફા. 'બન્દ્.'] પોતાના ઘર સિવાય જેમાં બીજાનું ઘર ન હોય તેવી દરવાજાવાળી ખડકીવાળું, ડેલીબંધ

**ખડકું** ન. [જુઓ 'ખડક[1]' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનો ખડક. (૨) પથ્થરનો કે લાકડાનો લૂગડાં ધોવામાં કામ આવતો ટુકડો, છીપરું

**ખડકો**[1] પું. [જુઓ 'ખડકું.'] નાનો બેટ. (૨) મોટી શિલા

**ખડકો**[2] પું. [જુઓ 'ખડકવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] ખડકલો, ઢગલો

**ખડ ખડ** ક્રિ. વિ. [રવા.] એવો અવાજ થાય એમ. (૨) (ખડય-ખડય) સ્ત્રી. (લા.) એવી ખડખડાટ અવાજ કરતી જમીન. (૩) તકરાર, ઝઘડો, બોલાચાલી. [૦ કાઢવી (રૂ.પ્ર.) પાડા કે નડતર દૂર કરવી. ૦ જોગ (રૂ. પ્ર.) અણબનાવ, કજિયો, કંકાસ ૦ પંચમ (પઞ્ચમ) (રૂ. પ્ર.) ખળભળી ગયેલું, જીર્ણ, ખોખરું]

**ખડખડતું** વિ. [જુઓ 'ખડખડવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] સુકાયાથી 'ખડ ખડ' અવાજ કરતું. [૦ આપવું (રૂ. પ્ર.) નોકરીરાંથી રજા આપવી, પાણીચું આપવું. ૦ મળવું (રૂ. પ્ર.) નોકરીમાંથી છૂટા થવું પડવું]
**ખડખડ-ભડભડ** (ખડખડય-ભડભડય) સ્ત્રી. [રવા.] એવો અવાજ. (૨) (લા.) ખટરાગ, મનદુઃખ
**ખડખડવું** જુઓ 'ખખડવું.'
**ખડખડાટ** જુઓ 'ખખડાટ.'
**ખડખડાટ-ભડભડાટ** જુઓ 'ખખડાટ-ભભડાટ.'
**ખડખડાવવું**૧, **ખડખડાવું** જુઓ 'ખખડવું'માં.
**ખડખડાવવું**૨ જુઓ 'ખખડાવવું'માં.
**ખડખડિયું** વિ. [જુઓ 'ખડખડ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] 'ખડ ખડ' અવાજ થતો હોય તેવું. (૨) એવો અવાજ કરતાં વસ્તુ-વાહન વગેરે. [૦ આપવું (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'ખડખડતું આપવું.' ૦ મળવું (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'ખડખડતું મળવું.']
**ખડખડિયો** પું. [જુઓ 'ખડખડિયું.'] એ નામનો એક જાતનો છોડ [ગેંડાનું શિંગડું
**ખડગ**૧ ન. [સં. खड्ग પું.] નાની તલવાર, ખાંડું. (૨)
**ખડગ**૨ જુઓ 'ખડક.૩'
**ખડગ-ધારી** વિ. [સં. खड्ग-धारी પું., અર્વા. તદ્ભવ] ખાંડું ધારણ કરનારું
**ખડગ-પાત્ર** ન. [સં. खड्ग-पात्र અર્વા. તદ્ભવ] ગેંડાના શિંગડા-માંથી બનાવેલું પાણી પીવા માટેનું વાસણ
**ખડગ-મચ્છ** પું. [જુઓ 'ખડગ૧' + 'મચ્છ'] એ નામનું એક માછલું [એક જાતનો છોડ
**ખડ-ગલગોટો** પું. [જુઓ 'ખડ૧–' + 'ગલગોટો.'] એ નામનો
**ખડગાખડગી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખડગ૧'– દ્વિર્ભાવ, + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] તલવારની લડાઈ, ખાંડાબાજી
**ખડગું** ન. જંગલી બિલાડીની એક જાત
**ખડ-ગોટો** જુઓ 'ખડ-ગલગોટો.' [રહેનારું એક પક્ષી
**ખડ-ઘૂસ** ન. [જુઓ 'ખડ૧' + 'ઘૂસવું.'] ઘાસમાં ઘૂસીને
**ખડ-ચંદી** (-ચન્દી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખડ૧' + 'ચંદી.'] ઘોડાને આપવામાં આવતું ઘાસ સાથેનું જોગાણ
**ખડ-ચંપો** (-ચમ્પો) પું. [જુઓ 'ખડ૨' + 'ચંપો.'] એ નામની ફૂલઝાડની એક જાત [પરનાળ
**ખડચી** સ્ત્રી. પાણિયારામાં ગોઠવેલી તાડીની બનાવેલી
**ખડ-ચીતળો** પું. [જુઓ 'ખડ૧' + ચીતળો.'] એ નામની ઝેરી સાપની એક જાત, ડોળિયો [માટે રાખેલી થાંભલી
**ખડચીલો** પું. સાળની પાછળના ભાગમાં ખડકને ટેકવવા
**ખડ-જગન** પું., બ.વ. [સં. षड्-यज्ञ-] યજ્ઞ વગેરે ૭ માંગ-લિક કાર્યો. (૨) (લા.) ખળામાંથી દાન અર્થે દાણા આપવા એ
**ખડડ-ખટ**, -ટ્ટ પું. [રવા.] એવો એક અવાજ
**ખડણ** વિ. હરામ હાડકાંનું, જાણી જોઈ કામ ન કરનારું
**ખડતલ** વિ. [રવા.] કસાયેલા શરીરવાળું, મજબૂત બાંધાનું (૨) (લા.) વૃદ્ધ, ઘરડું
**ખડતળ** ન. રેણ દેવાના કામમાં આવતું હલકું રૂપું
**ખડતાલ**૧ પું. [ સં. षट्-ताल ] એ નામનો એક તાલ. (સંગીત.)
**ખડતાલ**૨ ન. કાંસીજોડાં, ઝાંઝ
**ખડતાલ**૩ પું. ગધેડાની પાટુ [આંતરો
**ખડતાલ**૪ પું. લાકડાની પટ્ટીઓની કરેલી આડચ, ફરેતાળ,
**ખડતાલ(-ળ)વું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખરી,' ના. ધા.] ખરી વડે ખોદવું કે ઠોકવું. (૨) (લા.) જડમૂળથી ઉખેડી નાખવું
**ખડ-તી(-તે)તર** ન. [જુઓ 'ખડ૧' + 'તી(-તે)તર.'] એક જાતનું પક્ષી, ચરસ [બરતરફ થતું, ખડતૂસ થતું
**ખડતું** વિ. [જુઓ 'ખડવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] ખડી પડતું,
**ખડતૂસ** ન. બરતરફી
**ખડ-તેતર** ન. જુઓ 'ખડ-તીતર.' ['કેરોસીન'
**ખડ-તેલ** ન. [જુઓ 'ખડ૧' + 'તેલ.'] ઘાસતેલ, ઘાસલેટ,
**ખડ-તોલ** વિ. [ જુઓ 'ખડ૧' + સં. तुल्य > तुल्ल- ] તરણા સમાન, તુચ્છ [દાદા, પરદાદા
**ખડ-દાદા** પું., બ. વ. [જુઓ 'ખડ–૧' + 'દાદો.'] દાદાના
**ખડદું** ન. પ્રવાહી પદાર્થનો બંધાયેલો પોપડો, ખડબું. (૨) દહીંનું ચોસલું. (૩) (લા.) ખામી, ખોડ, દોષ
**ખડધલ** વિ. ભાંગેલું, તૂટેલું. (૨) (લા.) માલ વગરનું
**ખડ-ધાન** ન. [જુઓ 'ખડ૧' + 'ધાન.'], **ખડ-ધાન્ય** ન. [જુઓ 'ખડ૧' + સં.] વાવ્યા સિવાય ઊગનારું ધાન્ય—રાજગરો સામો વગેરે ફરાળી ધાન્ય
**ખડ-ધામણી** સ્ત્રી. [જુઓ ખડ૧–' + 'ધામણી.'] એ નામની એક વનસ્પતિ, મોટી ધામણી
**ખડધાયેલું**, **ખડધાલ** વિ. [જુઓ 'ખડધાવું' + ગુ. 'એલું' બી. ભૂ. કૃ. અને 'આલ' કૃ. પ્ર.] શરીરે રોગથી ચાઠાં પડયાં હોય તેવું (ઢોર કૂતરું વગેરે પ્રાણી)
**ખડધાવું** અ. ક્રિ. શરીરે રોગનાં ચાઠાં પડવાં. ('ખડધાઈ ગયેલું' 'ખડધાયેલું' એવા માત્ર પ્રયોગ જાણીતા–'ઢોર' 'કૂતરું' વગેરે માટે. આવું ક્રિયારૂપ વપરાશમાં નથી.)
**ખડ-ધામણું** ન. [જુઓ 'ખડ-ધામણી.'] એક પ્રકારની વનસ્પતિનું ફળ, ખલધામણીનું ફળ
**ખડપ** પું. સ્ત્રીઓના કાપડામાં પડખાં ચડાવ્યા પછી ચડાવ-વામાં આવતો કાપડનો બીજો ટુકડો
**ખડ-પડ** પું., બ. વ. [સં. षट्-पिण्ड-] શ્રાદ્ધ-વિધિ વખતે મુકાતા ૭ પિંડ, ખગ-પડ
**ખડ(-ર)પવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખરપો.' ના. ધા.] ખરપા વતી જમીનમાંથી ઘાસ મૂળિયાં વગેરે ખેંચી કાઢવાં. (૨) મિથ્યા વ્યય કરવો, ખોટો ખર્ચ કરવો. **ખડ(-ર)પાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખડ(-ર)પાવવું**, પ્રે., સ. ક્રિ.
**ખડ(-ર)પાવું**, **ખડ(-ર)પાવું** જુઓ 'ખડપવું'માં.
**ખડ-પાંખડી** વિ. [જુઓ 'ખડ૧' + 'પાંખડી.'] (લા.) દૂબળા શરીરવાળું [ઘાસમાં ફરતું એક પક્ષી
**ખડ-પિકા** સ્ત્રી., ન. [જુઓ 'ખડ૧ + સં.] મેનાના જેવું
**ખડ-પિતરાઈ**, **ખડ-પિત્રાઈ** વિ. [જુઓ 'ખડ૨–' + 'પિત-રાઈ'– 'પિત્રાઈ.'] મોટી પાંગીના પિતરાઈ
**ખડપિયું** ન. [ચરો.] ગાડાનું પછીતિયું
**ખડપું** ન. [જુઓ 'ખરપો.'] નાનો ખરપો, ખરપી
**ખડ-પૂળો** પું. [જુઓ 'ખડ૧' + 'પૂળો.'] ઘાસનો પૂળો

**ખડપો** પું. [જુઓ 'ખરપો.'] જુઓ 'ખરપો.'
**ખડ(-ર)બચડ** વિ. [રવા.] ઊંચી નીચી સપાટીવાળું, ખડબચડું, 'રફ' [પણું
**ખડ(-ર)બચડાઈ** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર,] ખડબચડા-
**ખડ(-ર)બચડું** વિ. [જુઓ 'ખડબચડ' + 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ખડબચડ.' [(લા.) હાલચાલ
**ખડબડ** (ખડચ્-બડચ) સ્ત્રી. [રવા.] એવો અવાજ. (૨)
**ખડબડવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ખડભડવું. (૨) ખળભળવું
**ખડબડાટ** પું. [જુઓ 'ખડબડવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ખડબડવાનો અવાજ, ખડભડાટ. (૨) (લા.) ધમાચકડી. (૩) તોફાન, બખેડો, ધાંધલ. (૪) પેટમાં આવતી ચૂંક
**ખડબડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખડબડવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] ખડબડાટ. (૨) હાલચાલ. (૩) ઊલટાપણું, વ્યતિક્રમ, ઊલટફેર થવું એ
**ખડબા-દાર** વિ. [જુઓ 'ખડબો' + ફા. પ્રત્યય] ખડદાવાળું, ઉપરના પડનાં ચોસલાં પડે તેવું
**ખડબાસિયું** વિ. ખડબચડું. (૨) (લા.) બેડોળ
**ખડબી** સ્ત્રી. છીંડામાં ઊભું કરવામાં આવતું બે પાંખિયા-વાળું લાકડું–અંગ્રેજી 'Y' આકારનું, ખોડી-બારું
**ખડબું** ન. જુઓ 'ખડદું.' [ટેટી, તળિયું
**ખડબૂચ** ન. [સં. खर्बू(-र्बू)ज, ફા. ખર્બુજહ્] ટેટી, સકર-
**ખડબૂચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખડબૂચ' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ટેટીનો વેલો [જુઓ 'ખડબૂચ.'
**ખડબૂચું** ન. [જુઓ 'ખડબૂચ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]
**ખડ-બેડ** પું. [રવા.] ધાતુના વાસણનો કે ધાતુનો અવાજ
**ખડબો** પું. [રવા.] જુઓ 'ખડબું.' (૨) ઊંચાણવાળો ભાગ (સામાન્ય રીતે 'ખાડા-ખડબા' એમ 'ખાડા' સાથે પ્રયોગ)
**ખડ-બ્રાહ્મી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખડ[1]' + સં.] બ્રાહ્મી નામની વનસ્પતિની એક જાત, મંડૂકપર્ણી
**ખડબડ** (ખડચ્બડચ) સ્ત્રી. [રવા.] એવો અવાજ. (૨) (લા.) ગરબડ, ધાંધલ. (૩) કજિયો, તકરાર
**ખડભડવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ખડભડ અવાજ થવો, ખખડાટ થવો, ખખડવું. (૨) એવા અવાજ સાથે ઊથલપાથલ થવી. (૩) (લા.) તકરાર થવી [ભડવું એ
**ખડભડાટ** પું. [જુઓ 'ખડભડવું, + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ખડ-
**ખડભરામી** જુઓ 'ખડ-અભરામી.'
**ખડ-ભારિયું** ન. [જુઓ 'ખડ[1]' + સં. भार + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખડનો ભારો ઉપાડનારું માણસ [વનસ્પતિ
**ખડ-ભીંડો** પું. [જુઓ 'ખડ[1]' + ભીંડો.'] એક જાતની
**ખડ-ભ્રામી** જુઓ 'ખડ-અભરામી.'
**ખડમચો** પું. આંટની ઉપર કડાઉ ઈંટો કે પથ્થરની ચણતર
**ખડમડું** ન. મેંદાની ગળી પૂરીના આકારની એક જાતની મીઠાઈ
**ખડમંડાં** (-મણ્ડાં) ન., બ.•વ. મેંદાની ગળી પૂરી
**ખડ-મા(-માં)કડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખડ[1]' +'મા(-માં)કડી.'] લીલા ઘાસમાં થતું પતલા લાંબા પગવાળું એક લીલા રંગનું જીવડું
**ખડ-મામો** પું. [જુઓ 'ખડ[2] + 'મામો.'] મામાનો મામો
**ખડ-માંકડી** જુઓ 'ખડ-માકડી.'

**ખડ-માંદલું** વિ. જુઓ 'ખડ[2]' + 'માંદલું.'] અવારનવાર માંદું પડતું, માંદું-સાજું [અથવા માતાનું મોસાળ
**ખડ-મોસાળ** ન. [જુઓ 'ખડ[1]' + 'મોસાળ.'] પિતાનું
**ખડ-વઢ, -ઢું** વિ. [જુઓ 'ખડ[1] + 'વાઢવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] ઘાસ વાઢનારું (મજૂર.) (૨) (લા.) ગરીબ, કંગાળ, ભિખારી હાલતવાળું
**ખડવું** અ. ક્રિ. સ્થાનથી ખસી પડવું, સ્થાન-ભ્રષ્ટ થવું. (૨) સમયથી ખસી પડવું. (૩) હાડકાનું સાંધામાંથી જુદા થવું. [-તું મૂકવું (રૂ. પ્ર.) રહેવા દેવું. (૨) અવગણના કરવી] ખેડવવું પ્રે. સ. ક્રિ. [રોગનો એક પ્રકાર
**ખડ-વેલો[1]** પું. [જુઓ 'ખડ[1]' + 'વેલો.'] (લા.) વાઈનો
**ખડ-વેલો[2]** પું. [જુઓ 'ખડ[2]' + 'વેલો.'] (લા.) ભાદરવા મહિનામાં ઝીલના છોડવા ઉપર દિવસ ઊગતી વેળા દેખાતો થૂંકના જેવો પદાર્થ
**ખડ-વેવાણ** (-વૅ:વાણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખડ[2]' + 'વહેવાણ.'] વહેવાણની સાસુ, મોટી વહેવાણ
**ખડ-વેવાઈ** (-વૅ:વાઈ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખડ[2]' + 'વહેવાઈ.'] વહેવાઈનો પિતા, મોટો વહેવાઈ
**ખડ-શિ(-શી, -સિં, -સીં)ગ** ન. [જુઓ 'ખડ[1]' 'શિ-(-શી, -સિં, -સી)ગ.' એ નામનું એક વૃક્ષ
**ખડ-શિ(-શી, -સિં, -સીં)ગી** સ્ત્રી. [સં. खर-शृङ्गिका > પ્રા. खरशिंगिआ]એ નામનું એક મોટું ઝાડ, મેઢાશિંગી, ખારીશિંગી
**ખડ-શિ(-શી)બી** સ્ત્રી. [+ સં. शिम्बी] એક જાતની વેલ, પરબોળિયાની વેલ
**ખડ-શેરણી** ન. એ નામનું એક ઝાડ
**ખડ(-ડા)ષ્ટકું** ન. [સં. षडष्टक-] એકબીજા રાશિનું સામસામું છ અને આઠને અંતરે હોવું એ, ખડાષ્ટક. (જ્યો.) (૨) (લા.) અણબનાવ, દુમેળ
**ખડસણ** પું. એ નામનો એક છોડ
**ખડ-સમેરવી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખડ[1]' + 'સમેરવી.'] એ નામનો એક છોડ [એક છોડ
**ખડ-સમેરવો** પું. [જુઓ 'ખડ[1]' + 'સમેરવો.'] એ નામનો
**ખડસલ** ન., પું. જમીનની સપાટીથી લઈ મકાનની પીઠિકા 'પ્લિન્થ' સુધીનું ચણતર [('રાતો' બે જાતનો)
**ખડ-સલિયો** પું. એ નામનો એક છોડ ('ધોળો' અને
**ખડસલું** ન. [જુઓ 'ખડ[1]' દ્વારા.] ખડ, ઘાસ, તૃણ
**ખડસાન** પું. ધાર કાઢવાનો પથ્થર, નિસરણો
**ખડસુઈ** ન. એ નામનું એક કંદ
**ખડહડ** પું. કંકાસ, કૂલેશ. (૨) ઝઘડો, તકરાર
**ખડંક** (ખડઙ્ક) વિ. સૂકું
**ખડંગ[1]** (ખડઙ્ગ) પું. [રવા.] પડવાથી ધાતુના વાસણનો અવાજ. (૨) ક્રિ. વિ. એવા અવાજથી
**ખડંગ[2]** (ખડઙ્ગ) ક્રિ. વિ. [સં. षडङ्गम्- છયે અંગે હોય એમ] (લા.) ઊભાં ઊભાં. (૨) સાવધાન, જાગ્રત
**ખડા** સ્ત્રી. જોડાની પાની તરફનો ઊભો ભાગ. (૨) પાવડી, પાદુકા, ચાખડી. (૩) ભેંસનું માદા બચ્ચું, ખડે, ખડેલી
**ખડાઈ[1]** સ્ત્રી. કામ કરવાની ચોરી, (૨) શઠતા, લુચ્ચાઈ. (૨) બહાનું કાઢી અલગ રહેવું એ

**ખડાઈ[2]** સ્ત્રી. ભેંસનું માદા બચ્ચું, ખડા, ખડે, ખડેલી
**ખડાઉ[1]** સ્ત્રી. ખડા, પાવડી, ચાખડી
**ખડાઉ[2]** સ્ત્રી. સૂકા ઘાસનો જથ્થો
**ખડાઉ[3]** વિ. [જુઓ, 'ખડું' દ્વારા.] ખડું, ઊભું, સીધું ઊભું
**ખડા-ઉપાડ** વિ. [જુઓ 'ખડા' + 'ઉપાડ.'] ખડા બરોબર ભિડાય અને સપાટાબંધ પગ ઊપડે એવું (જોડો બૂટ પગરખું વગેરે). (૨) (લા.) ચપોચપ બેસતું, ખડાદાર
**ખડાક** ક્રિ. વિ. [રવા.] અવાજથી
**ખડાકો** પું. [રવા.] એવો અવાજ
**ખડાખડ** ક્રિ. વિ. [રવા.] વારંવાર 'ખડ ખડ' થાય એમ. (૨) (લા.) ઉતાવળથી, ચંચળતાથી
**ખડાખાટ** પું. [સં. षडष्टक-], **ખડાખાટકું** ન. -**કો** પું. [+ ગુ. 'કું ત. પ્ર.] જુઓ 'ખડષ્ટકું.' (૨) (લા.) અણબનાવ
**ખડાખાષ્ટકું, ખડાખાષ્ટું, ખડાખાસટકું, ખડાખાસ્ટકું** ન. [જુઓ 'ખડષ્ટકું.'] જુઓ 'ખડષ્ટકું.'
**ખડા-જંગી** (-જઙ્ગી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખડું' + જંગ' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ગેરવાજબી રીતનો ઝઘડો [ઉપાડ.'
**ખડા-દાર** વિ. [જુઓ 'ખડા' + ફા. પ્રત્યય] જુઓ 'ખડા-
**ખડાનન** પું. [સં. षड् + आनन] છ મુખવાળા કાર્તિકેય, મહાદેવના મોટા પુત્ર કાર્તિક સ્વામી. (સંજ્ઞા.)
**ખડા-પાટ** પું. આટાપાટાની દેશી રમત
**ખડાભીર** વિ. જુઓ 'ખડા-ઉપાડ.'
**ખડામ** (-મ્ય) સ્ત્રી. ખડા, પાદુકા, ચાખડી, પાવડી
**ખડાયતી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખડાયતો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ખડાયતા બ્રાહ્મણ કે વણિક જ્ઞાતિની સ્ત્રી. (સંજ્ઞા.)
**ખડાયતો** પું. ગુજરાતમાં એ નામની બ્રાહ્મણ તેમજ વણિક જ્ઞાતિનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)
**ખડાયું** ન. [જુઓ 'ખડા' દ્વારા.] ભેંસનું ઉંમરે આવેલું માદા બચ્ચું, ખડેલું
**ખડારી** સ્ત્રી. [મરા. ખંડારી ('ખંડાર' ગામ ઉપરથી)] ધ્રુપદ-પદ્ધતિની ગાવાની ચીજ. (સંગીત.)
**ખડાવા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખડા' દ્વારા.] ખડા, પાદુકા, ચાખડી
**ખડાવો** પું. [જુઓ 'ખડા' દ્વારા.] લાકડાનો જોડો
**ખડાષ્ટક, -કું** ન. [સં. षडष्टक-], **ખડાષ્ટું** ન. [જુઓ 'ખડષ્ટકું.'] જુઓ 'ખડષ્ટકું.'
**ખડાસન** પું. એક વનસ્પતિ
**ખડા-હૂંડી** સ્ત્રી. [હિં. 'ખડા' + જુઓ 'હૂંડી.'] રજૂ કરતાં ઊભાઊભ ચૂકવી અપાય એ પ્રકારની હૂંડી
**ખડાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ખડા.'] ખડા, પાદુકા, ચાખડી
**ખડાંખ** વિ. જુઓ 'ખડંક.'
**ખડાંગ** વિ. જુઓ 'ખડંગ.'
**ખડિયલ** વિ. [સં. खटिका > પ્રા. खडिआ + પ્રા. इल्ल ત. પ્ર.] ખડીથી ધોળેલું
**ખડિયા** પું., બ. વ. રસ્તામાં પડેલા ખાડા
**ખડિયા-ખડખડ** વિ. જીર્ણ, ખખળી ગયેલું. (૨) (ખડ્યખડ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] (લા.) કટકટ, પંચાત. (૩) જંજાળ. (૪) મોટી આફત. (૫) સમૂળગો નાશ
**ખડિયા-ખરચી** સ્ત્રી. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'ખરચી.'] બંધાણીને અપાતી હાથ-ખરચી. (૨) ભરણપોષણ માટે અપાતી રકમ કે જમીન [ખાર
**ખડિયા-ખાર** પું. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'ખાર.'] પીસેલો ટંકણ-
**ખડિયા-ખૂટ** વિ. માહિતગાર
**ખડિયાટ** પું., -**ટું** ન. તળાવ ઊતરવાની ઢાળ પડતી લપસી ન પડાય તેવી ઓકળીવાળી ચણતર
**ખડિયા-નાગ** (-ગ્ય) સ્ત્રી. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'નાગલી.'] એ નામની એક વનસ્પતિ, લાંગુલી
**ખડિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ખડિયા.'] કાદવમાં ચાલેલા ઢોરનાં પગલાં સુકાઈ ગયા પછી એના પડેલા ખાડા
**ખડિયું[1]** ન. પહેલા વેતરની ભેંસ. (૨) સુકાવાથી તડો પડી ગઈ હોય તેવી જમીન. (૩) ચોમાસામાં કેટલાક દિવસ સુધી વરસાદ ન પડતાં પડતો તાપ
**ખડિયું[2]** જુઓ 'ખરડિયું.'
**ખડિયો[1]** પું. [જુઓ 'ખડી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ક્ત્તાથી લખવા પ્રવાહી ખડી રાખવાનો ખોટો. (૨) (લા.) શાહી રાખવાનો ખોટો. (૩) દીવાનો ખોટો
**ખડિયો[2]** પું. રેવવાનું એક ઓજાર
**ખડિયો[3]** પું. બ્રાહ્મણો ભીખ માગવા ખભે રાખતા તેવો બેઉ બાજુ ખાનાંવાળો સાંકડો લાંબો કોથળો. (૨) એવો ઘોડા ઉપર રાખવાનો કોથળો. [-**યા ખાટવા** (રૂ. પ્ર.) ફાવવું. (૨) જીતવું. -**યા પોટલાં બાંધવાં** (રૂ. પ્ર.) બધું સંકેલી ચાલ્યા જવું. -**યા ભરવા** (રૂ. પ્ર.) વિદાય લેવી. -**યામાં આપણ** (રૂ. પ્ર.) મૃત્યુ માટેની તૈયારી. -**યે પોટલિયે** (રૂ. પ્ર.) (રૂ. પ્ર.) તૈયાર, સજ્જ થઈ ને] [ટંકણ-ખાર
**ખડિયો[4]** પું. એ નામનો એક ક્ષાર, ખડિયા-ખાર,
**ખડિયો-નાગ** પું. જુઓ 'ખડિયો'[1] + સં.] (લા.) એ નામનો એક છોડ [ધોળા પટ્ટાવાળો વાઘ
**ખડિયો વાઘ** પું. [જુઓ 'ખડિયો'[1] + 'વાઘ.'] ખડીના જેવા
**ખડી[1]** સ્ત્રી. [સં. खटिका > પ્રા. खडिआ] ઊજળી ધોળી ખનિજ માટી (જેમાંથી ચાક બનાવાય છે.)
**ખડી[2]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખડા.'] ભેંસનું ઉંમરે પહોંચેલું બચ્ચું. ખડા, ખડે, ખડેલી [વપરાતી ખડી
**ખડીકટ-ખડી** સ્ત્રી. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'ખડી.[1]'] લખવામાં
**ખડી-ખમલી** સ્ત્રી. વ્યાયામની એક જાતની બેઠક. (વ્યાયામ.)
**ખડી ખેતી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'ખેતી.'] ઊભો પાક, ઊભો મોલ
**ખડી ડંકી** (-ડઙ્કી) સ્ત્રી. મલખમની એક રમત. (વ્યાયામ.)
**ખડીતાલ** જુઓ 'ખડ-તાલ.'
**ખડી ફોજ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'ફોજ.'] હુકમ મળતાં તરત લડાઈમાં જનારું લશ્કર, કાયમી સેના
**ખડી બેઠક** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'બેઠક.'] વ્યાયામની એક જાતની બેઠક. (વ્યાયામ.)
**ખડી બોલી** સ્ત્રી. [હિં.] દિલ્હી આસપાસના પ્રદેશમાં બોલાતી હતી તે એક નવ્ય ભારત-આર્ય બોલી કે જેમાંથી વ્યવહારુ સ્વરૂપ મળતાં અર્વાચીન હિંદી ભાષાનો વિકાસ થયો. (સંજ્ઞા.)
**ખડીરામ-ખડી** સ્ત્રી. જુઓ 'ખડીકટ-ખડી.'
**ખડી સાકર** સ્ત્રી. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'સાકર.'] સાકરનો એક

પાસાદાર પ્રકાર
ખડી હૂંડી જુઓ 'ખટ-હૂંડી.'
ખડુ[૧] સ્ત્રી. ઠાઠડી, નનામી
ખડુ[૨] ન. પાણીનો ધોધ. (૨) બીકણ, કાતર
ખડુ[૩] ન. મુસ્લિમ લોકો પેશાબ કર્યા પછી ભીનાશ દૂર કરવા વાપરે છે તે પથ્થરનો ઈંટનો કે માટીનો ટુકડો, ખડું
ખડુ(-ડૂ)કલો જુઓ 'ખડકલો.'
ખડું[૧] ન. એ નામની એક પ્રકારની દરિયાઈ માછલી
ખડું[૨] જુઓ 'ખડુ.[૩]' [આકાર
ખડું[૩] ન. કાદવમાં ચાલ્યા પછી સુકાઈ જતાં પગલાંનો પડેલો
ખડું[૪] વિ. [હિં. 'ખડા'] ઊભું રહેલું. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) નવેસરથી શરૂ કરવું. ૦ થવું (રૂ. પ્ર.) ચોપાટમાં વધારે દાવ આવતાં રમત ફરી રમવી. (૨) પડતીમાંથી ચડતી થવી. -ડે અંગ (રૂ. પ્ર.) ટટ્ટાર. -ડે ખૂટ (રૂ. પ્ર.) તનતોડ મહેનતથી. -ડે ઘાટ (રૂ. પ્ર.) તૈયાર થયેલું. (૨) ભઠ્ઠીમાં નાખ્યા વગર પથ્થર ઉપર ઠીક મારી ધોયેલું. (૩) અક્કડ, ટટ્ટાર. (૪) મગરૂર. -ડે ધડે (રૂ. પ્ર.) સશક્ત. -ડે ધાર (રૂ. પ્ર.) શૂરવીર. -ડે પગે (રૂ. પ્ર.) કાર્ય કરવા તત્પર. -ડો પહેરો (-પૅ:રો) (રૂ. પ્ર.) બેઠા વિના કરવામાં આવતી ચોકી]
ખડે સ્ત્રી. [જુઓ 'ખડા.'] ભેંસનું ઉંમરે આવેલું માદા બચ્ચું, ખડેલી, ખડેલું
ખડેરો પું. ખાડો
ખડેલી સ્ત્રી., -લું ન. [જુઓ 'ખડા.'] જુઓ 'ખડે.'
ખડો[૧] પું. [જુઓ 'ખડા.'] જોડાની પાનીનો ઊભો ભાગ, ખડા
ખડો[૨] પું. કૂકડા કબૂતર વગેરેને રાખવાનું પાંજરું
ખડો[૩] પું. દરિયાઈ ખડક, ખરાબો
ખડોખલી સ્ત્રી. [દે. પ્રા. खड्डोक्खलिआ] પાણીનો હોજ. (૨) ઊંડી નહિ તેવી નાળવાળી વાવ (જૂ. ગુ.)
ખડો પાટ પું. જુઓ 'ખડા-પાટ.'
ખડ્ગ ન. [સં. પું.] નાની જાડા પાનાની તલવાર. (૨) ગેંડો
ખડ્ગ-પ્રહાર પું. [સં.] ખાંડાનો ઘા
ખડ્ગ-બંધ (-બન્ધ) પું. [સં.] ખાંડાના આકારમાં અક્ષરોની ચોક્કસ પ્રકારની રચના (ચિત્રકાવ્યનો એવો એક પ્રકાર). (કાવ્ય.)
ખડ્ડુ[૧] વિ. [દે. પ્રા. खड्डुअ- > અપ. खड्डुड દ્વારા] મોટું, મહાન. (૨) વયોવૃદ્ધ, ઘરડું. (૩) અનુભવી. (૪) કુશળ, હોશિયાર
ખડ્ડુ[૨] વિ. અપંગ. (૨) ખાંડું, ખંડિત
ખણ (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખણવું.'] ખણવું એ, ખણજ, વલૂર, ચળ, ખંજવાળ, ખંજોળ
ખણકાર પું. [રવા.] ખણણણ એવો અવાજ
ખણકાર-બંધ (-બન્ધ) વિ. [+ જુઓ ફા 'બન્દ્.'] ખણણણ અવાજવાળું [જુઓ 'ખણકાર.'
ખણકારો પું. [જુઓ 'ખણકાર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]
ખણકો[૧] પું. [રવા.] ખણકારો
ખણકો[૨] પું. શૂળ ભોંકાતાં થતી હોય તેવી વેદના, સણકો
ખણખટ (-ટ્ય) સ્ત્રી. મનમાં થતી દુઃખની લાગણી, વસવસો
ખણખણ[૧] પું. [રવા.] એવો અવાજ. (૨) ક્રિ. વિ. એવો અવાજ થાય એમ
ખણખણ[૨] (ખણ્ય-ખણ્ય) સ્ત્રી. બારીક તપાસ, શોધ. (૨) ખંત, ઉદ્યોગ. (૩) ઇચ્છા, વાસના. (૪) વ્યસન, છંદ. (૫) ખણખોદ, નિંદા. (૬) કલબલાટ, કોલાહલ
ખણખણવું અ. ક્રિ. [રવા.] 'ખણ ખણ' એવો અવાજ થવો (ધાતુનો). (૨) (લા.) થનગનવું, નાચવું. (૩) શોર-બકોર કરવો. ખણખણાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
ખણખણાટ પું. [જુઓ 'ખણખણવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ખણણણ એવો અવાજ (ધાતુનો)
ખણખણાટી સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ધાતુની બે વસ્તુ અથડાવાથી થતો રણકો
ખણખણાવવું જુઓ 'ખણખણવું'માં.
ખણખણાં ન., બ. વ. [રવા.] ખખડાટ, રણકો. (૨) (લા.) માથાઝીંક [રણકો ઊઠે તેવું, ખખડેલું
ખણખણિત વિ. [જુઓ 'ખણ-ખણવું' + સં. इत કૃ. પ્ર.]
ખણખણિયું ન. [જુઓ 'ખણખણવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ખણ ખણ અવાજ કરે તેવું સાધન. (૨) કાંસી-જોડાં. (૩) (લા.) એવો અવાજ કરતી પૂરી
ખણખણું વિ. [જુઓ 'ખણખણવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] રણકો ઊઠે તેવું. (૨) (લા.) ખૂબ સેકાયેલું
ખણ-ખેર પું. એ નામનો એક વેલો, શિરદોડીનો વેલો
ખણ-ખોજ (ખણ્ય-ખોજ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખણવું' + 'ખોજવું.'] બારીક તપાસ
ખણ-ખોત (ખણ્ય-ખોત્ય) જુઓ 'ખણખોદ.'
ખણ-ખોતર (ખણ્ય-ખોતરચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખણવું' + 'ખો-'] જુઓ 'ખણ-ખોજ.' (૨) ખણખોદ
ખણખોતરિયું વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખણખોતર કરનારું
ખણ-ખોદ (ખણ-ખોદ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખણવું' + 'ખોદવું.'] (લા.) કોઈના દોષ શોધી કાઢવાની ક્રિયા. (૨) નિંદા, બદગોઈ. (બેઉ માટે 'ખણખોત.')
ખણખોદિયું વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખણખોદ કરનારું
ખણ-ખોલણ (ખણ્ય-ખોલણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખણવું' + 'ખોલવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] (લા.) જુઓ 'ખણ-ખોદ.'
ખણ-ખોસ (ખણ્ય-ખોસ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખણવું' + 'ખોસવું.'] (લા.) જુઓ 'ખણ-ખોદ.'
ખણખોસિયું વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખણ-ખોસ કરનારું
ખણ-ખોળ (ખણ્ય-ખોળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખણવું' + 'ખોળવું.'] જુઓ 'ખણ-ખોજ.'
ખણચવું ન. એક જાતનું હથિયાર, પાવડો
ખણજ (-જ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખણવું.'] ખણ, ખંજવાળ, ચળ, વલૂર [અવાજ સાથે
ખણણ પું. [રવા.] એવો અવાજ. (૨) ક્રિ. વિ. એવા
ખણ પડવું અ. ક્રિ. [સં. क्षण > પ્રા. खण તત્સમ + 'પડવું.'] (લા.) ઠેકાણે પડવું, નાશ પામવું
ખણલી સ્ત્રી. લીટી, રેખ
ખણવું સ. ક્રિ. [સં. खन्- > પ્રા. खण-, પ્રા. તત્સમ] ખોદવું, કોચવું. (૨) ઉપર ઉપરથી ઉખેડવું, ખોતરવું. (૩) ખંજવાળવું, ખંજોળવું, વલૂરવું. ખણાવું કર્મણિ., ક્રિ.

ખણાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**ખણસ** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. खणुसा મનનું દુઃખ] ઇંદ્રિયની લાગણી. (૨) હાજત (ઝાડા પેશાબની). (૩) (લા.) ટેવ, આદત, વહેમ, શંકા. (૪) ખુન્નસ, વેરની લાગણી. [-સે ભરાવું (રૂ. પ્ર.) અંટસ થવી, વેરની લાગણી થવી]
**ખણસાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ખણસ,' ના. ધા.] ખણસ થવી. (૨) (લા.) વહેમાવું. (૩) દાઝે ભરાવું
**ખણુંગ** (ખણઙ્ગ) પું. [રવા.] એવો અવાજ. (૨) ક્રિ. વિ. એવા અવાજ સાથે
**ખણાવવું, ખણાવું** જુઓ 'ખણવું'માં.
**ખણિંગ-ખણિંગ** (ખણિઙ્ગ ખણિઙ્ગ) પું. [રવા.] ધાતુનાં નાણાંનો રણકો (મુખ્યત્વે ચાંદીના રૂપિયાનો). (૨) ક્રિ. વિ. એવા અવાજ સાથે
**ખણેણવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ખણ ખણ' પ્રકારનો અવાજ થવો. **ખણેણાવું** ભાવે., ક્રિ. **ખણેણાવવું** પ્રે., સં. ક્રિ.
**ખણેણાવવું, ખણેણાવું** જુઓ 'ખણેણવું'માં.
**ખણેતરું** ન. [જુઓ 'ખણવું' દ્વારા.] ખણવાનું સાધન
**ખણેર** (-રય) સ્ત્રી. એ નામની એક વેલ, ખીરણ, ખીરવેલ
**ખત¹** ન. [સં. क्षत દ્વારા] જખમ કે ગૂમડાનું રસીવાળું ઊંડું ઘારું
**ખત²** પું. દાઢીના વાળ. (૨) સ્ત્રી. દાઢી
**ખત³** ન. [અર.] કાગળ, પત્ર, લેખ, લખાણ. (૨) દસ્તાવેજ, 'ઇન્સ્ટ્રુમેન્ટ,' 'કન્વેયન્સ,' 'ડીડ.' [૦ ફાડવું (રૂ. પ્ર.) જોખમમાંથી મુક્ત થવું. (૨) સાટું રદ થવું. (૩) મોટા ખર્ચમાંથી બચી જવું] [દસ્તાવેજ, 'ડીડ'
**ખત-પત(-ત્ત)ર** ન. [+ સં. पत्र], **ખત-પત્ર** ન. [+ સં.]
**ખતમ** વિ. [અર. 'ખત્મ્'-પૂર્ણ] પૂરું થયેલું, પૂર્ણ થયેલું. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) ધાર્યા કરતાં ક્યાંય સારું કરવું, કમાલ કરવી. (૨) ઠાર મારવું. ૦ થઈ જવું (રૂ.પ્ર.) મરણ પામવું]
**ખતમી** સ્ત્રી. એક જાતની વનસ્પતિનાં બી
**ખતર(-રે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખતરી' + ગુ. 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] લૂગડાં રંગનારા ખતરીની સ્ત્રી (અત્યારે 'રાજપૂત સ્ત્રી'ના અર્થમાં તુચ્છકારના ભાવથી પ્રયોજાય છે, શુદ્ધ અર્થમાં નહિ.) [જોખમી
**ખતરનાક** વિ. [ફા.] ખતરાવાળું, આપત્તિ-કારક, હાનિ-કારક,
**ખતર-વટ** (-ટય) સ્ત્રી. [સં. क्षत्रिय-वृत्ति (> પ્રા. वट्टि) દ્વારા] ક્ષાત્રવટ, ક્ષત્રિય તરીકેની આબરૂ
**ખતરવું** સ. ક્રિ. નિંદા કરવી, ગાળો દેવી, ખાતરવું. **ખતરાવું¹** કર્મણિ., ક્રિ. **ખતરાવવું²** પ્રે., સં. ક્રિ.
**ખતરાવવું¹, ખતરાવું¹** જુઓ 'ખતરવું' અને 'ખાતરવું¹'માં.
**ખતરાવવું,² ખતરાવું²** જુઓ 'ખાતરવું²'માં.
**ખતરિયાં-વટ** (-ટય) જુઓ 'ખતર-વટ.'
**ખતરી** પું. [સં. क्षत्रिय માંથી ક્ષત્રી રૂપ બની વિપ્રકર્ષથી, પહેલાં 'ક્ષત્રિય' તેમજ 'બ્રહ્મક્ષત્રિયો' માટે રૂઢ હતો, હવે તુચ્છ અર્થ પૂરતો મર્યાદિત] ગુજરાત-સૌરાષ્ટ્ર-કચ્છમાં મુખ્યત્વે કપડાં રંગવાનું કે કાપડ વણવાનું કામ કરનારી હિંદુ તેમજ હિંદુમાંથી મુસ્લિમ થયેલી તે તે જ્ઞાતિનો પુરુષ
**ખતરી-વટ** (-ટય) જુઓ 'ખતર-વટ.'
**ખતરું** ન. [અર. ખતરહ્] જોખમ, અડચણ, આફત. (૨) ખોડ, છિદ્ર, દોષ
**ખતરેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'ખતરણ.'
**ખતરો** પું. [અર. ખતરહ્] સંદેહ, શંકા, શક, સંશય. (૨) ભય, બીક ડર. (૩) જોખમ, આફત. [૦ પાડવો (રૂ.પ્ર.) વાંધો પાડવો. ૦ મટાડવો (રૂ.પ્ર.) હાજતે જવું]
**ખત-લેખક** પું. [જુઓ 'ખત³' + સં.] ખત લખનારો કારકુન, 'બૉન્ડ-રાઇટર'
**ખતવણી** સ્ત્રી., -ણું ન. [જુઓ 'ખતવવું' + ગુ. 'અણી'-'અણું' કૃ.પ્ર.] રોજમેળ-રોકડમેળ-આવરામાંથી ખાતાવહીમાં તે તે ખાતામાં નોંધ ટપકાવવી એ, ખતવવું એ, 'પોસ્ટિંગ'
**ખતવવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખાતું,'-ના. ધા.] ખતવણી કરવી. **ખતવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખતવાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ખતવારો** પું. ઉકરડો
**ખતવાવવું, ખતવાવું** જુઓ 'ખતવવું'માં.
**ખતા(-ત્તા)** સ્ત્રી., પું. [અર. ખતા] ભૂલ-થાપ, ગફલત, કસૂર, ચૂક. (૨) (લા.) છેતરાવું એ. (૩) ઠપકો. (૪) અથડામણ. (૫) નિષ્ફળતા. (૬) પસ્તાવો
**ખતિયો** પું. એ નામનું એક પક્ષી
**ખતી** વિ. [જુઓ 'ખત³' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખતને લગતું. (૨) ખતથી બંધાયેલું, 'ઇન્ડેન્ચર્ડ' [પેશ-ઇમામ
**ખતીબ** પું. [અર.] મસ્જિદમાં ખુત્બો પઢનાર ઉપદેશક,
**ખતીબી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખતીબનો ધંધો કે પદવી
**ખત્તા** જુઓ 'ખતા.'
**ખત્તો¹** પું. કામળો, ધાબળો
**ખત્તો²** પું. જુઓ 'ખતા.'
**ખત્રાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખત્રી' + ગુ. 'આણી' સ્ત્રીપ્રત્યય; હકીકતે 'ક્ષત્રિયાણી'નું લાઘવ.] ખતરણ
**ખત્રી** જુઓ 'ખતરી.' [લોકોનો વાસ,
**ખત્રી-પા, -વાડો** પું. [+જુઓ 'પા' (પાડો), 'વાડો.'] ખતરી
**ખદકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ઊકળતાં 'ખદ ખદ' એવો અવાજ થવો, ખદકો આવે એવું ઊકળવું
**ખદકો** પું. [જુઓ 'ખદકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ખૂબ ઊકળતાં ખદ ખદ અવાજ સાથે આવતો ઊભરો
**ખદખદ** પું. [રવા.] ખદકાનો અવાજ. (૨) ક્રિ. વિ. એવા અવાજ સાથે
**ખદખદવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ઊકળતાં પ્રવાહી કે અર્ધપ્રવાહી રસોઈમાં 'ખદ ખદ' અવાજ સાથે ઊકળવું. **ખદખદાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [ખદ્દડ
**ખદડ(-ડું)** વિ. [+ ગુ. 'ઉ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] હીજડું, નપુંસક,
**ખદ(-દે)ડવું** સ. ક્રિ. [રવા] 'ખદડ્ક ખદડ્ક' અવાજ થાય એમ ઘોડા વગેરેને દોડાવવું. (૨) (લા.) ખૂબ મહેનત આપવી. (૩) થકવવું. **ખદ(-દે)ડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખદ(-દે)ડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ખદડામણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખદડવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] ખદડાવવું એ, તગડામણ. (૨) (લા.) અથડામણ. (૩) થાક
**ખદડું** જુઓ 'ખદડ.'

ખદૂક ખદૂક ક્રિ.વિ. [રવા.] એવા અવાજ ખદૂક ખદૂક
ખદડો વિ., પું. [જુઓ 'ખદડું'.] જુઓ 'ખદડ.'
ખદબદ ક્રિ. વિ. [રવા.] કોહવાણ પડતાં કીડા ઊભરાય એમ
ખદબદવું અ. ક્રિ. [રવા.] ઊંચા નીચા થાય એમ પ્રવાહી ગંદકીમાં કે નરમ આર્દ્ર પદાર્થમાં કીડાઓનું ઊભરાવું
ખદબદિયું વિ. [જુઓ 'ખદબદવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ખદબદ થાય એવું. (૨) (લા.) માછલું. (૩) ઘરેણું. (૪) સુખી સ્થિતિ
ખદર-ખ(-બ)દર ક્રિ. વિ. [રવા.] ઊકળતા પ્રવાહીમાં થતા પરપોટાના અવાજ સાથે
ખદવું અ. ક્રિ. [રવા.] આમતેમ નકામી દોડાદોડી કરવી. (૨) પાછળ દોડવું. (૩) આગળ વધતા ચાલવું. ખદાવું ભાવે., ક્રિ. ખદાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.   [ઊકાંદ કરવું
ખદવું-ખૂંદવું અ. ક્રિ. [જુઓ 'ખદવું' + 'ખૂંદવું.'] (લા.)
ખદાઠો પું. મોટો તાવડો. (૨) મીઠાઈ
ખદાવવું, ખદાવું જુઓ 'ખદવું'માં.
ખદિર પું. [સં.] ખેરનું વૃક્ષ
ખદિર-સાર પું. [સં.] ખેરસાર, ખેરનો વેર. (૨) કાથો
ખદીજા સ્ત્રી. [અર. 'ખદીજહ્'–સદ્ગુણી સ્ત્રી] મહંમદ પેગંબર સાહેબનાં પત્નીનું નામ. (સંજ્ઞા.)
ખદુક ખદુક જુઓ 'ખદૂક ખદૂક.'
ખદુકાવવું સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખદૂક ખદૂક,' ના.ધા.] 'ખદૂક ખદૂક' એમ દોડાવવું (ઘોડાને)
ખદુશ ખદુશ જુઓ 'ખદૂશ-ખદૂશ.'
ખદૂ(-દુ)ક ખદૂ(-દુ)ક ક્રિ. વિ. [રવા.] જુઓ 'ખદડૂક-ખદડૂક.'
ખદૂ(-દુ)શ ખદૂ(-દુ)શ ક્રિ. વિ. [રવા.] ખદૂક ખદૂક
ખદેડવું જુઓ 'ખદડવું.' ખદેડાવું કર્મણિ., ક્રિ. ખદેડાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
ખદેડાવવું, ખદેડાવું જુઓ 'ખદેડવું'માં,
ખદ્દડ જુઓ 'ખદ્દડ.'
ખ-દ્યોત પું., ન. [સં., પું.] પતંગિયું, આગિયો
ખધરાવવું જુઓ નીચે 'ખધરાવું'માં.
ખધરાવું અ. ક્રિ. [જુઓ 'ખાવું'–ભૂ. કૃ. 'ખાધું,' એના ઉપરથી ના. ધા.] સપાટી ઉપરથી કતરાવું–ખવાવું, ખરબચડું થવું. ખધરાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
ખધા, -ધ્યા સ્ત્રી. [સં. ક્ષુધા નું ગ્રામીણ ઉચ્ચારણ. (ગ્રા.)] ભૂખ [૦ ઊપડવી (રૂ. પ્ર.) ખા ખા કરવું]
ખનક પું. [સં.] ખાણ કે સુરંગ ખોદનાર કારીગર. (૨) ખાતર પાડનાર આદમી, ચોર   [પ્રે., સ. ક્રિ.
ખનકવું અ. ક્રિ. [રવા.] ખણખણવું, ખડખડવું. ખનકાવવું
ખનકું ન. [સં. खन् દ્વારા] કોતર. (૨) ખાઈ
ખનખન (ખન્ય-ખન્ય) સ્ત્રી. [રવા.] જુઓ 'ખણસ.'
ખનખનવું અ. ક્રિ. [રવા.] (લા.) અધીરા થવું
ખનખનાવટ (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખનખનવું' + ગુ. 'આવટ' કૃ. પ્ર.] ખણખણાટ
ખનડું ન. [સં. खन् દ્વારા.] નાની ખાડી
ખનન ન. [સં.] ખોદવાની ક્રિયા
ખનન-વિદ્યા સ્ત્રી. [સં.] ખાણો ખોદવાને લગતું શાસ્ત્ર, 'માઇનિંગ' (પો. ગો.)
ખનિ(-ની) સ્ત્રી. [સં.] ખાણ
ખનિ(-ની)જ વિ. [સં.] ખાણમાંથી નીકળતું (ધાતુ વગેરે એ પ્રકારના પદાર્થ), 'ઇન-ઑર્ગેનિક' (ન. મૂ. શા.) (૨) ન. એવો કોઈ પણ પદાર્થ, 'મિનરલ'
ખનિ(-ની)જ-વિજ્ઞાન ન. [સં.] જુઓ 'ખનિજ-વિદ્યા.' 'મિનરલૉજી'   [નિષ્ણાત, 'મિનરલૉજિસ્ટ'
ખનિ(-ની)જવિજ્ઞાની વિ. [સં., પું.] ખનિજ-વિજ્ઞાનમાં
ખનિ(-ની)જ-વિદ્યા સ્ત્રી., ખનિ(-ની)જ-શાસ્ત્ર ન. [સં.] ખાણો ખોદવાના વિષયનું શાસ્ત્ર, 'મિનરલૉજી'
ખનિ(-ની)જશાસ્ત્રી વિ., પું. [સં., પું.] ખનિજ-વિદ્યાનો નિષ્ણાત, 'મિનરલૉજિસ્ટ'
ખનિત્ર પું. [સં.] કોદાળો. (૨) પાવડો. (૩) ત્રીકમ
ખની જુઓ 'ખનિ.'
ખનીજ જુઓ 'ખનિજ.'
ખનીજ-વિજ્ઞાન જુઓ 'ખનિજ-વિજ્ઞાન.'
ખનીજવિજ્ઞાની જુઓ 'ખનિજ વિજ્ઞાની.'
ખનીજ-વિદ્યા જુઓ 'ખનિજ-વિદ્યા.'
ખનીજ-શાસ્ત્ર જુઓ 'ખનિજ-શાસ્ત્ર.'
ખનીજશાસ્ત્રી જુઓ 'ખનિજશાસ્ત્રી.'
ખન્ય વિ. [સં.] ખોદી કાઢવા જેવું   [અધિકારી
ખન્યધ્યક્ષ પું. [સં. खनि + अध्यक्ष] ખાણનો ઉપરી
ખપ પું. [જુઓ 'ખપવું.'] ઉપયોગ, વપરાશ, વાવર. (૨) ખપત, ઉપાડ, ઉઠાવ. (૩) (લા.) તંગી. (૪) માંગ. [૦ આવવું (ખપ્ય-) (રૂ.પ્ર.) ઉપયોગમાં આવવું. (૨) મરી જવું. ૦ આગવો, ૦ થવો, ૦ પડવો, ૦ લાગવું (રૂ. પ્ર.) જરૂરિયાત ઊભી થવી. (૨) કામમાં આવવું]
ખપકડી સ્ત્રી. ભાંગેલી સોપારીની એક જાત
ખપચાલ[1] પું. પાતળો માણસ
ખપચાલ[2] (-લ્ય) સ્ત્રી. વાંસની ચીપ   [ગાઢ આશ્લેષ
ખપચી સ્ત્રી. ગાઢ રીતે આલિંગન આપવું કે બાથ ભરવી એ,
ખપ-જોગ, -ગું વિ. [જુઓ 'ખપ' + 'જોગ' + ગુ. 'ઉ'' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ખપ પૂરતું, જોઇતા પ્રમાણનું   [ઓજાર
ખપડી સ્ત્રી., -ડો પું. કોદાળાના ઘાટનું લાકડાનું એક
ખપત (-ત્ય), -તી સ્ત્રી. [જુઓ 'ખપવું' + ગુ. 'અત, -તી' કૃ. પ્ર.] વેચાણ તરીકે ઉઠાવ
ખપર જુઓ 'ખપ્પર.'
ખપરડી[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ખપરડો[1]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઊગતા કૂણા છોડ ખાઈ જનારું એક જીવડું, ખરપડી
ખપરડી[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'ખપરડો[2]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] વાંસની ચીપ. (૨) પોપડી
ખપરડો[1] પું. જુઓ 'ખપરડી.[1]'
ખપરડો[2] પું. વાંસની ચીપોની સાદડી, ખપેડો. (૨) ઘાસની ટટ્ટી, ખરપડો   [હોય તેવું, નળિયેર
ખપરેલ, -લું વિ. સાદડીથી છાયેલું. (૨) નળિયાં ચડાવ્યાં
ખપલો પું. પોપડો
ખપવું અ. ક્રિ. [સં. क्षप् > પ્રા. खप्प-] વપરાઈ જવું. (૨) કામમાં આવવું, ઉપયોગમાં આવવું. (૩) વેચાણમાં ઉપાડ થવો. (૪) ગણાવું, લેખાવું. [ખપી જવું (રૂ. પ્ર.) યુદ્ધ

વગેરેમાં મરણ થવું]. ખપાવ(-ડા)વું પ્રે., સ. ક્રિ.
ખપ(-પુ,-પૂ)વો પું. બે ધારવાળી તલવાર, કિરચ
ખપાઉ વિ. [જુઓ 'ખપવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] ખપમાં આવે તેવું [જેમ જેમ ખપતું આવે તેમ તેમ
ખપાખપે ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ખપવું' -'ખપ્યા-ખપ્યે'નું રૂપ]
ખપાટ (-ટય) સ્ત્રી. પોલા વાંસની ફાડેલી લાંબી ચીપ. (૨) એ નામની ભિન્ન ભિન્ન બે વનસ્પતિ. (૩) એ નામનું એક જીવડું
ખપાટિયું ન. [જુઓ 'ખપાટ' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] પોલા વાંસની ફાડેલી ચીપનો ટુકડો. (૨) ખપાટનું બનાવેલું ઢોર બાંધવા માટેનું છાપરું [છોડ
ખપાટિયો ગુલાબ પું. [+ જુઓ 'ગુલાબ.'] એ નામનો એક
ખપાટિયો ભીંડો પું. [+ જુઓ 'ભીંડો.'] એક છોડ
ખપાટી ગુલાબ, જુઓ 'ખપાટિયો ગુલાબ.'
ખપાડ(-વ)વું જુઓ 'ખપવું'માં. ૨૬ 'ખપાવવું.'
ખપામણ (-ણ્ય), -ણી સ્ત્રી. [જુઓ 'ખપવું' + ગુ. 'આમણ, -ણી' કૃ. પ્ર.] ખપાવી આપવાનું મહેનતાણું, દલાલી
ખપાવ(-ડ)વું જુઓ 'ખપવું'માં. ૨૬ 'ખપાવવું.' [ચીપ
ખપાંચ (-ચ્ય), -ચી સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] વાંસની
ખપી ન. વાંસની ચીપ, ખાપિયું
ખપુ ન. ભેંસોનું ધણ, ખાડુ
ખપુ(-પૂ)વો જુઓ 'ખપવો.'
ખ-પુષ્પ ન. [સં.] (અસંભવિત ગણાતું) આકાશ-પુષ્પ, આકાશ-કુસુમ [ભવિત)
ખપુષ્પ-વત્ ક્રિ. વિ. [સં.] આકાશ-કુસુમની જેમ (અસં-
ખપુસાવવું, ખપુસાવું જુઓ 'ખપૂસવું'માં. [ઝૂંપડી
ખપૂકલી સ્ત્રી. [જુઓ 'ખપૂકલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]
ખપૂકલું ન. ઝૂંપડું. (૨) વિ. નાજુક, પાતળું
ખપૂ(-પુ)વો જુઓ 'ખપવો.'
ખપૂસવું અ. ક્રિ. એકધ્યાન થવું. (૨) ખંતથી મંડયા રહેવું. (૩) સ. ક્રિ. ખાંડવું. (૪) ઝીંકવું. (૫) ઝાપટવું. (૬) મારી ઝૂડી ભોખરું કરવું. ખપુસાવું ભાવે., કર્મણિ., ક્રિ. ખપુસાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
ખપેટી સ્ત્રી મોલમાં થતી એ નામની એક જીવાત
ખપેડી સ્ત્રી. ખપેટી. (૨) નાકમાંનું બાઝેલું ગૂંગું. (૩) પોપડી
ખપેડું ન., -ડો પું. વાંસની સાદડી, વાંસની ચીપોનો પડદો. (૨) ઘાસની સાદડી કે પડદો. (૩) છાપરામાં જડેલાં ખપાટિયાંનો સમૂહ. (૪) દરવાજાનું વાંસની ચીપોનું બનાવેલું કમાડ
ખપોટી(-ડી) સ્ત્રી., -ડું ન. લાકડા કે પથ્થરની પાતળી ચીપ. (૨) છોડું, પાતળી છાલ. (૩) ભીંગડું, પોપડી. (૫) રોટલી-પૂરી-રોટલાનું ઊપસી આવેલું પડ, કપોટી
ખપ્પર ન. [સં. खर्पर > પ્રા खप्पर પું., પ્રા. તત્સમ] ખોપરીના આકારનું દેવીનું ગણાતું પાત્ર. (૨) ઝેરી નાળિયેરના કોચલાનું બનાવેલું સંન્યાસીઓનું ભિક્ષાપાત્ર. [૦ ચાલવું (રૂ.પ્ર.) માતાજીનો રોષ ચાલુ હોવો, દેવી ઇતરાજી થવી. ૦ ભરવાં (રૂ. પ્ર.) શિવના નામે જોગીને દક્ષિણા આપવી. (૨) દેવીને લોહીનો ભોગ ધરવો. ૦માં આવવું (રૂ.પ્ર.) ભક્ષ્ય થવું. ૦માં લેવું (રૂ. પ્ર.) ખાઈ જવું, ભોગ લેવો]
ખફગી સ્ત્રી. [ફા.] નારાજી, ઇતરાજી, અવકૃપા, ક-મહેરબાની. (૨) ક્રોધ, ગુસ્સો. [૦ ઊતરવી (રૂ. પ્ર.) અવકૃપા થવી. ૦ની નજર (રૂ. પ્ર.) ગુસ્સે થઈને જોવું એ. ૦ વહોરવી (-વોઃરવી) (રૂ. પ્ર.) નારાજી મેળવવી]
ખફા વિ. [અર.] નારાજ, ઇતરાજ, ગુસ્સે થયેલું, કોપાયમાન. (૨) સ્ત્રી. જુઓ 'કફગી.' (બંને માટે 'કફા.')
ખફા-દૃષ્ટિ સ્ત્રી. [+ સં.], ખફા-નજર [+ જુઓ 'નજર.'] ઇતરાજી ભરેલી નજર, કરડી નજર, કફા-દૃષ્ટિ, કફા-નજર
ખફા-મરજી સ્ત્રી. [+ જુઓ 'મરજી.'] ઇતરાજી, નારાજી, અવકૃપા, કફા-મરજી
ખબકાવવું જુઓ 'ખાબકવું'માં. (૨) સ.ક્રિ. ઉચાપત કરવું. (૩) ખોસવું. (૪) સંભોગ કરવો
ખબકાવું જુઓ 'ખાબકવું'માં. [ખટ્ક
ખબ ખબ ક્રિ. વિ. [રવા.] એવા અવાજથી. (૨) ખટ્ક
ખબખબવું અ. ક્રિ. [જુઓ 'ખબ ખબ,' ના. ધા.] 'ખબ ખબ' એવો અવાજ થવો. (૨) (લા.) તાવની ઉગ્રતાનો અનુભવ કરવો. ખબખબવું પ્રે., સ. ક્રિ. (૨) ખબખબાવીને ભરી દેવું. (૩) (ઘોડાને) ઉતાવળથી દોડાવવો
ખબ(-ખબ)ક ક્રિ. વિ. [રવા.] ગોથાં ખાતું હોય એમ. (૨) મૂળગોથી
ખબડ-ખત વિ. જાડું, ઘટ્ટ (દૂધ) [ના રૂપમાં
ખબડ ખબડ ક્રિ. વિ. [રવા.] ઘોડા દોડે ત્યારે થતા અવાજ-
ખબડ-દાર જુઓ 'ખબર-દાર.'
ખબડદારી જુઓ 'ખબરદારી.'
ખબડું ન. જાડું પડ કે જાડો થર, ખપોટું
ખબડો પું. ખાડા સાથેનો ઊપસતો ભાગ, ખાડો-ખડબો (હંમેશાં 'ખાડો-ખબડો' એવો સાથે-લગો પ્રયોગ)
ખબર સ્ત્રી., પું. [અર.] જાણ. (૨) સંદેશો. (૩) જાહેરાત, સૂચના, 'નોટિસ.' (૪) સમાચાર, 'ન્યૂઝ.' (૫) લક્ષ્ય, ધ્યાન. [૦ આપવી (રૂ. પ્ર.) જાણ કરવી. ૦ કરવી (રૂ. પ્ર.) સંદેશો મોકલવો. ૦ કાઢવી (રૂ. પ્ર.) તબિયત પૂછવી. (૨) સમાચાર જાણવા પ્રયત્ન કરવો. ૦ પડવી (રૂ. પ્ર.) સૂઝ આવવી. ૦ પહોંચાડવી, -વા (-પોંઃચાડવી,-વા) (રૂ. પ્ર.) સમાચાર મળે એમ કરવું. ૦ પાડવી (રૂ.પ્ર.) ધમકી આપવી. ૦ રાખવી (રૂ. પ્ર.) દેખરેખ રાખવી. ૦ લઈ ના(-નાં)ખવી (રૂ. પ્ર.) વિતાડવું, હેરાન કરવું. ૦ લેવી (રૂ. પ્ર.) ચેતતા રહેવું. (૨) દબડાવવું. (૩) વેર વાળવું] [સમાચાર
ખબર-અંતર (-અન્તર) સ્ત્રી. [+ સં., ન.] દૂરથી આવતા
ખબર-ખત પું., બ. વ. [+ જુઓ 'ખત.[૩]'] સમાચારની ટપાલ. (૨) સમાચાર, વર્તમાન
ખબર(-ડ)દાર વિ. [અર. 'ખબર્' + ફા. પ્રત્યય] ખબર રાખનાર. (૨) સાવચેત, સાવધાન, હોશિયાર. (૩) કે. પ્ર. સાવધાની માટેનો ઉદ્ગાર
ખબર(-ડ)દારી સ્ત્રી. [+ ફા. પ્રત્યય] સાવચેતી, સાવધાની, હોશિયારી. (૨) કાળજી. (૩) ધ્યાન, લક્ષ્ય
ખબર-પત્ર પું., બ. વ. [જુઓ 'ખબર' + સં., ન.] સમાચારને લગતી ટપાલ, સર-સમાચાર

**ખબરપત્રી** વિ., પું. [+સં. पत्री पुं.] વર્તમાનપત્રોમાં સમાચારો લખી મોકલતો માણસ, 'રિપોર્ટર,' 'કૉરસ્પૉન્ડન્ટ'

**ખબલું** વિ. મોઢામાં દાંત વિનાનું, બોખું

**ખબલો** પું. [જુઓ 'ખભો' દ્વારા.] હલાલ કરેલા જાનવરનો કાંધ તરફનો ભાગ

**ખબાખબ** (-બ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] કલબલાટ, ઘોંઘાટ, ઘાંટાઘાટ. (૨) ગરબડ-સરબડ, અવ્યવસ્થા, ગૂંચવણ, ગોટાળો. (૩) કજિયો, તકરાર

**ખબાખબી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] દોડાદોડી. (૨) કૂદાકૂદી

**ખબાડું** ન. એ નામનું ખેતીનું એક સાધન

**ખબા-ખોરફ** સ્ત્રી. વહાણનું જમણું પડખું, સાત્રી. (વહાણ.)

**ખબુકાવવું, ખબુકાવું** જુઓ 'ખબૂકવું'માં.

**ખબુસાવવું, ખબુસાવું** જુઓ 'ખબૂસવું'માં.

**ખબું** વિ. બોખું, દાંત વગરનું

**ખબૂકવું** અ. ક્રિ. જોયા વિના કૂદી પડવું, ખાબકવું. **ખબુકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ખબુકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખબૂકિયું** ન. [જુઓ 'ખબૂકવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ખબૂકવું એ, ખાબકવું એ

**ખબૂતર** જુઓ 'કબૂતર.'

**ખબૂતર-ખાનું** જુઓ 'કબૂતર-ખાનું.'

**ખબૂતરી** જુઓ 'કબૂતરી.'

**ખબૂતરું** જુઓ 'કબૂતરું.'

**ખબૂસવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ખંતથી લાગ્યા રહેવું. (૨) સ. ક્રિ. ઝાપટવું. (૩) ઝીકવું, ફેંકવું. (૪) ખાંડવું. **ખબુસાવું** ભાવે., કર્મણિ., ક્રિ. **ખબુસાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખબ્બે** ક્રિ. વિ. નકામું, ફોગટ, નિરર્થક

**ખબેડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ગમે તેમ આડું અવળું ખૂંદવું. (૨) વાપરવું. **ખબેડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખબેડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખબેડા**[1] સ્ત્રી. મહેનત

**ખબેડા**[2] ન. ખેતરમાં ઊભું કરવામાં આવતું ઓડું, ચાડિયો

**ખબેડાં** ન., બ. વ. અયોગ્ય વર્તન

**ખબેડો** પું. પ્રમાણથી વધુમાં લેવાતું કામ. (૨) હેરાનગત. (૩) પરાધીનતા, પાસલો. (૪) અથડામણ

**ખબોડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] નાખવું. (૨) પાડવું. **ખબોડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખબોડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખબોડાવવું, ખબોડાવું** જુઓ 'ખબોડવું'માં.

**ખબ્બડ** જુઓ 'ખબડ.'

**ખ(૦ળ)ભળવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ખળભળ' એવો અવાજ થવો (સમુદ્ર જનતા વગેરેનો). (૨) ક્ષુબ્ધ થવું, ક્ષોભ અનુભવવો. (૩) મનમાં અજંપો થવો, ગભરાવું. **ખ(૦ળ)ભળાવું** ભાવે., ક્રિ. **ખ(૦ળ)ભળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખ(૦ળ)ભળાટ** પું. [જુઓ 'ખ(૦ ળ)ભળવું + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ખળભળવું એ

**ખ(૦ ળ)ભળાવવું, ખ(૦ ળ)ભળાવું** જુઓ ખ(૦ળ)ભળવું'માં.

**ખભળો** પું. [રવા.] દોડમદોડ, નાસભાગ. (૨) આશાનો ભંગ

**ખભાણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. ભેખડ

**ખભા-ફેર** પું. [જુઓ 'ખભો' + ફેર.'] ખભો ફેરવવો એ. (૨) વિસામો આપવો એ

**ખભા-બરદાર** પું. ખભા ઉપર ઊંચકનારો, કાંધિયો, ખાંધિયો

**ખભે-ઝિમ્મા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખભો' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર. + રવા.] છોકરીઓની એ નામની એક રમત

**ખભેડું** ન. પથારો. (૨) ઉચાળો

**ખભો** પું. [સં. स्कम्भक- > પ્રા. खंभअ-] માણસની કાંધ પાસે બેઉ બાજુ બાહુઓનું મથાળું, ખંભો. (૨) (લા.) ટેકો, 'ફલ્કમ' (ક્રિ. ધ.). [-ભે ખભો લગાવવો (રૂ. પ્ર.) ગાઢ સંપર્કમાં આવવું. -ભે હાથ મૂકવો (રૂ.પ્ર.) ધીરજ કે દિલાસો આપવાં. (૨) ખાતરી આપવી. ૦ ચઢા(-ઢા)વવો (રૂ. પ્ર.) ના પાડવી. ૦ ઠોકવો, ૦ થાબડવો (રૂ.પ્ર.) શાબાશી આપવી. ૦ દેવો (રૂ. પ્ર.) ઊંચકવામાં મદદ કરવી]

**ખમ** સ્ત્રી. [ફા. અર્થ 'વાંકાશ'] ઠોક, હાથનો થાપો, 'બાઇસેપ્સ.' [૦ ઠોકવી (રૂ. પ્ર.) કુસ્તી વખતે કોણી ઉપરના સ્નાયુ અને સાથળ ઉપરના સ્નાયુ ઉપર હથેળી પછાડી કુસ્તી માટે આહ્વાન આપવું]

**ખમકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] અચકાવું, ખમચાવું. **ખમકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ખમકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખમકારો** પું. [સં. क्षमा > પ્રા. खमा + સં. °कारक > પ્રા. °कारअ-] 'ખમા ખમા' એવો અવાજ

**ખમકાવવું, ખમકાવું** જુઓ 'ખમકવું'માં.

**ખમ ખમ** ક્રિ. વિ. [રવા.] ઘૂઘરીઓ વગેરેમાંથી અવાજ નીકળે એમ

**ખમખમવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ખમ ખમ,' -ના. ધા.] 'ખમ ખમ' એવો અવાજ થવો. (૨) શરદી કે તાવની અસર થઈ આવવી. **ખમખમાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખમખમાટ** પું. [જુઓ 'ખમખમવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ખમખમવું એ

**ખમખમાવવું** જુઓ 'ખમખમવું'માં.

**ખમચ(-ચા)વું** અ. ક્રિ. [રવા.] અચકાવું, ખંચાવું, સંકોચ અનુભવવો. **ખમચાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખમચી** જુઓ 'કમચી.'

**ખમણ** ન. [જુઓ 'ખમણવું.'] લીલાં સૂકાં ફળોને ખમણીમાં છીણીને કરવામાં આવતું છીણ

**ખમણ-કાકડી** સ્ત્રી. [ + જુઓ 'કાકડી.'] ખમણીમાં છીણીને રાયતું વગેરે બનાવવામાં આવે તેવી કાકડી, સુરતી કાકડી

**ખમણ-ઢોકળાં** ન., બ. વ. [ + જુઓ 'ઢોકળું.'] ચણાના જ લોટનાં નાળિયેર વગેરનું ખમણ નાખીને કરવામાં આવતાં ઢોકળાં

**ખમણવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ખમણીમાં છીણવું. **ખમણાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખમણાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખમણાવવું, ખમણાવું** જુઓ 'ખમણવું'માં.

**ખમણાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ખમવું' + 'અણું' કૃ. પ્ર.] મરણ પાછળ તેરમા દિવસના ભોજન માટે બીજી કોઈ તિથિ નક્કી કરવામાં આવે એ. [૦ ભાંગવાં (રૂ. પ્ર.) એવું જમણ કરવું]

**ખમણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખમણવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] ખમણવાનું ધાતુના પતરાનું સાધન, છીણી, છોલણી

**ખમણું** વિ. [જુઓ 'ખમવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] ક્ષમાશીલ, ક્ષમા આપવાની ટેવવાળું

**ખમત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખમવું' + ગુ. 'અત' કૃ. પ્ર.] ખમી

જવું એ, મુદત આપવી એ

**ખમત-ખામણું** (ખમત્ય-) ન. [+જુઓ 'ખમવું.' + ગુ. 'અણું' (પ્રેરક) કૃ. પ્ર.] ભૂલચૂકની માફી માગવી એ, ક્ષમાપના. (જૈન.)

**ખમતલ** વિ. [જુઓ 'ખમવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ. દ્વારા] સહન કરી શકે તેવું, ખમી ખાય તેવું

**ખમતી** વિ. [જુઓ 'ખમત' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] બોજો સહન કરનાર, ખમતીધર

**ખમતીધર** વિ. [જુઓ 'ખમતી' + સં.] જુઓ 'ખમતી.' (૨) (લા.) જોરાવર, લોંઠકું. (૩) તવંગર, તાલેવર

**ખમતું** વિ. [જુઓ 'ખમવું + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] ખમતીધર. (૨) ગજા પ્રમાણેનું

**ખમદાણ** ન. અવ્યવસ્થિત-તા. (૨) પુષ્કળ-તા. (૩) મંદવાડ. (૪) વિ. અ-વ્યવસ્થિત. (૫) માંદું

**ખમ-દાર** વિ. [ફા.] વાંકવાળું, વાળેલું

**ખ-મધ્ય** ન. [સં.] આકાશમાં માથા ઉપર આવતું બિંદુ, શિરોબિંદુ, 'ઝેનિથ'

**ખમલાઈ** સ્ત્રી. એક દેવીનું નામ

**ખમલી** સ્ત્રી. [સં. स्कम्भ > પ્રા. खंभ + અપ. उल्ल પ્ર. + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] બેઠક તથા ઊભા દંડ કરવા માટે જમીનમાં ખોડેલી નળના આકારની બેમાંની તે તે થાંભલી

**ખમવું** સ. ક્રિ. [સં. क्षम्- > પ્રા. खम-, પ્રા. તત્સમ., સ. ક્રિ.ની સ્થિતિમાં પણ ભૂ. કૃ. માં કર્તા ઉપર આધાર] ક્ષમા કરવી. (૨) સહન કરવું, સાંખવું, વેઠવું. (૩) અ. ક્રિ. (લા.) રાહ જોવી, થોભવું. [**ખમી ખાવું** (રૂ. પ્ર.) સહન કરવું, સાંખવું, વેઠવું. **ખમતી આસામી** (રૂ. પ્ર.) ધનાઢ્ય માણસ.] **ખમાવું** કર્મણિ., ભાવે., ક્રિ. **ખમાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખ-મંડળ-ગતિ-વિદ્યા** (-મણ્ડળ-) સ્ત્રી. [સં.] ખગોળમાંના ગ્રહો વગેરેની હિલચાલનું શાસ્ત્ર, 'ઍસ્ટ્રો-ડાઇનૅમિક્સ' (પો. ગો.)

**ખમા** કે.પ્ર. [સં. क्षमा > પ્રા. खमा સ્ત્રી., પ્રા. તત્સમ] (લા.) 'ક્ષેમકુશળ રહો' 'કુશળ રહો'-એવો ઉદ્ગાર, ખમ્મા. (મૂળમાં તો અં. 'એક્સ્ક્યૂઝ મી'-'મને ક્ષમા કરો' એ ભાવ)

**ખમાઉ** વિ. [જુઓ 'ખમવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] ખમી ખાનારું, સહનશીલ

**ખમાચ,** (-ચી, -જ) પું. [સં. स्कम्भादित्य- > પ્રા. खंभाइच्च-] 'ખંભાત' નગરના સબંધે વ્યાપક થયેલો એક રાગ ('માલકૌંશ' રાગની એ રાગિણી કહેવાઈ છે.) (સંગીત.)

**ખમાચ(-જ)-થાટ** પું. [ + જુઓ 'થાટ.'] ખમાચ વગેરે સમાન સ્વરમાળાના ગવાતા રાગોનું મૂળભૂત સ્વર-બંધાન. (સંગીત.)

**ખમાચી** જુઓ 'ખમાચ.'

**ખમાચી-બિલાવલ** પું [ + જુઓ 'બિલાવલ.'] ખમાચ અને બિલાવલ રાગના મિશ્રણથી થતો એક રાગ. (સંગીત.)

**ખમાજ** જુઓ 'ખમાચ.'

**ખમાજ-થાટ** જુઓ 'ખમાચ-થાટ.'

**ખમામ(-વ)ણું** ન. [સં. क्षमापनक- > પ્રા. खमावणअ- > અપ. खमावँणउं] ક્ષમા માગવાપણું. (જૈન.) (૨) વહુએ ખમાવતાં સાસુને કરેલી ભેટ

**ખમાર** પું. [અર. ખમ્મર્] દારૂ ગાળનાર માણસ કે વેપારી (અત્યારે એ અવટંક જ્ઞાતિવાચક તરીકે વ્યાપક થઈ છે.)

**ખમાવણું** જુઓ 'ખમામણું.'

**ખમાવવું** જુઓ 'ખમવું' અને 'ખામવું'માં. (જૈનોમાં પર્યુષણ પર્વને અંતે એકબીજા ક્ષમાપન માગે છે ત્યારે આ પ્રેરક-રૂપ વપરાય છે.)

**ખમાવું** જુઓ 'ખમવું' અને 'ખામવું'માં.

**ખમાસણું** ન. [સં. क्षमाप्तन > પ્રા. खमासणअ-] ખમાવણું, ક્ષમાપન. (જૈન.). (૨) પર્યુષણને અંતે સાધુની ક્ષમા માગવા બોલાતું સૂત્ર. (જૈન.)

**ખમાસવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ખમાસણું,' ના. ધા.] ખમાસણું કરવું

**ખમીર** ન. [અર.] ખટાશ કે આથો ચડાવનારું તત્ત્વ, 'યીસ્ટ.' (૨) ઊભરાઈ આવેલો આથો. (૩) (લા.) તેજસ્વી તાકાત, સત્ત્વ

**ખમીરી** વિ. [ + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ખમીરવાળું

**ખમીરો** પું. [અર. ખમીરા] ગડાકુ બનાવવા માટે વપરાતો તમાકુનો કાકળ કે શીરો

**ખમીસ** ન. [અર. 'કમીસ્' ; પોર્ચુ. 'કૅમિસા'] ખૂલતું ગળે કૉલર અને બાંએ કફવાળું એક પ્રકારનું પહેરણ

**ખમૂલી** સ્ત્રી. પાણીમાં થતી એ નામની એક વનસ્પતિ

**ખમેડો** સ્ત્રી. ઓસરીની જાળી

**ખમૈયા** પું., બ.વ., -**યાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'ખમવું' + ગુ. 'ઐયું' કૃ.પ્ર.] ખમાવણું, ક્ષમાપન (ખાસ કરી વરસાદ વધુ પડતો વરસ્યા જ કરે ત્યારે વરસાદને 'ખમૈયાં કરો' એમ કહેવામાં આવે છે.)

**ખમો** પું. એ નામનું એક વૃક્ષ

**ખમોચમ** વિ. દેખાવડું. (૨) (-મ્ય) સ્ત્રી. ઠમકવાળી સ્ત્રી

**ખયાલ** જુઓ 'ખ્યાલ.'

**ખયાલી** જુઓ 'ખ્યાલી.'

**ખર** વિ. [સં.] કઠણ, કઠોર. (૨) આકરું, સખત. (૩) પું. ગધેડો. (૪) એ નામનો રામાયણમાં વર્ણિત એક રાક્ષસ. (સંજ્ઞા.)

**ખરક** પું. વણતી વખતે વાણો જમીનથી ઊંચો રહે અને ભોંયે ન ઘસાય એ માટે વપરાતું સાધન

**ખરક(-ખ)લો** જુઓ 'ખડકલો.'

**ખરકાવવું** સ. ક્રિ. સતેજ કરવું. (૨) ઉતાવળે હાંકવું. (૩) ખેંચવું. (૪) ધમકાવવું

**ખરખડ**[1] ન. [રવા.] કંસારાના કામનું એક ઓજાર

**ખરખડ**[2] (-ડ્ય) વિ. સ્ત્રી. [રવા.] ખાડા-ખબડાવાળી પથરાળ ભોઠાની (જમીન), ખડખડ

**ખરખડિયું** ન. [રવા. + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] વસાય અને બંધ થાય તેવી નાનાં નાનાં પાટિયાંની બારીબારણાંમાં મુકાતી એક રચના. (૨) નાની ઘોડાગાડી. (૩) 'ખડ ખડ' અવાજ કરતું (નાળિયેર વગેરે). (૪) એવો અવાજ કરતી તળેલી એક ખાદ્ય વાની. [**૦ આપવું** (રૂ.પ્ર.) નોકરીમાંથી કાઢી મૂકવું, ગરગડિયું આપવું]

**ખર-ખબર** પું., બ.વ. [ફા. 'ખર્' = મોટું + જુઓ 'ખબર.'] સર-સમાચાર, વર્તમાન

**ખર ખર** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ખરવું,'-દ્વિર્ભાવ] સતત ખર્યા કરે એમ (આંસુ)

**ખરખરડી** સ્ત્રી. [રવા.] ખરખર વહેતી નાની નદી કે વહેળો
**ખરખરવું** જુઓ 'ખખરવું.'
**ખર-ખરાજાત** સ્ત્રી. [ફા. 'ખર્' = મોટું + જુઓ 'ખરાજાત.'] કોઈ વસ્તુ પાછળ થયેલો જકાત વગેરે પરચૂરણ ખર્ચ
**ખરખરાટ** જુઓ 'ખખરાટ.'
**ખરખરાવવું,[1]** ખરખરાવું જુઓ 'ખખરવું'માં.
**ખરખરાવવું[2]** સ. ક્રિ. [ફા. 'ખર્' = મોટું + 'ખરું'–ના. ધા.] પૂરી સમઝણ આપવી. (૨) સ્પષ્ટતાથી નોંધ રાખવી
**ખરખરિયા** સ્ત્રી. ખુરસી. (૨) મ્યાનો
**ખરખરિયો** પું. [જુઓ 'ખરખરવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] 'ખર ખર' અવાજ કરતું નદીમાંનું પાણીનું સ્થાન. (૨) કપાસમાં લાગુ પડતો એક રોગ
**ખરખરી** જુઓ 'ખખરી.'
**ખરખરું** વિ. [જુઓ 'ખરખરવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] 'ખર ખર' અવાજ થતો હોય તેવું ('ખરખરી પૂરી' વગેરે). (૨) લીસું ન હોય તેવું, ખરબચડું
**ખરખરો** પું. [ફા. ખર્ખરહ્] જુઓ 'ખખરો.'
**ખરખલો** જુઓ 'ખરકલો'–'ખડકલો.' (૨) ઉતરડ
**ખરખાવવું** જુઓ 'ખરખાવું'માં. [પ્રે., સ. ક્રિ.
**ખરખાવું** અ. ક્રિ. નુકસાન ખમવું, ખરપાવું. ખરખાવવું
**ખરખોટી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ
**ખળખોડી** સ્ત્રી. એ નામનો એક વેલો, ડોડીનો વેલો
**ખરખોડું** ન. [+ ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] ખરખોડીના વેલાનું ફળ, ડોડી
**ખરખોડો** પું. [જુઓ 'ખરખોડું.'] એ નામનો એક વેલો ('ખરખોડી'થી જુદા પ્રકારનો)
**ખર-ગધ** પું. [ફા. 'ખર્' = મોટું + સં. गर्दभ > પ્રા. गद्दह-] એક જાતનો જંગલી ગધેડો
**ખર-ગોશ(-સ)** ન. [ફા. 'ખર્' = મોટું + 'ગોશ્' = કાન] સસલું. (૨) એક પ્રકારનું હરણ. (૩) એક પ્રકારનું પક્ષી
**ખરચ** જુઓ 'ખર્ચ.'
**ખરચ-ખાતું** જુઓ 'ખર્ચ-ખાતું.'
**ખરચ-ખૂટણ** જુઓ 'ખર્ચ-ખૂટણ.'
**ખરચ-જોગું** જુઓ 'ખર્ચ-જોગું.'
**ખરચ-પત્ર,** ૦ક જુઓ 'ખર્ચ-પત્ર, ૦ક.'
**ખરચ-પાણી** જુઓ 'ખર્ચ-પાણી.'
**ખરચવું** જુઓ 'ખર્ચવું.'
**ખરચ-વેરો** જુઓ 'ખર્ચ-વેરો.'
**ખરચાઉ** જુઓ 'ખર્ચાઉ.'
**ખરચાવવું** જુઓ 'ખર્ચાવવું.'
**ખરચાવું** જુઓ 'ખર્ચાવું.'
**ખરચાળ, -ળું** જુઓ 'ખર્ચાળ, -ળું.'
**ખરચી** જુઓ 'ખર્ચી.'
**ખરચી-ખૂટ** જુઓ 'ખર્ચી-ખૂટ.'
**ખરચી-પાણી** જુઓ 'ખર્ચી-પાણી.'
**ખરચીલું** જુઓ 'ખર્ચીલું.'
**ખરચુ** જુઓ 'ખર્ચુ.'
**ખરચુ-પાણી** જુઓ 'ખર્ચુ-પાણી.'
**ખરચો** જુઓ 'ખર્ચો.'

**ખરજ[1]** પું. [સં. षड्ज, અર્વા. તદ્ભવ] સંગીતના સ્વરો-માંનો પહેલો સ્વર, 'સા,' ષડ્જ. (સંગીત.)
**ખરજ[2]** (-જ્ય) સ્ત્રી. [સં. खर्जु, અર્વા. તદ્ભવ] ખંજવાળ, વલૂર [નામની એક માછલી
**ખરજ[3]** (-જ્ય) સ્ત્રી. કોડીનાર પાસેના સમુદ્રમાં થતી એ
**ખરજ(-સ)વું** ન. [સં. खर्जुक દ્વારા] ચામડીનો એક રોગ
**ખરડ** પું. [જુઓ 'ખરડવું.'] શરીર ઉપર કરવામાં આવતો વાટેલી દવાના રગડનો જાડો લેપ
**ખરડકું** ન. [સં. क्षार > પ્રા. खर દ્વારા] નાનું ઝરણું, વહેળિયું
**ખરડવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. खरड તત્સમ, ના. ધા.] જાડો લેપ કરવો. (૨) (લા.) ખરાબ કરવું, બગાડવું. (૩) સંડોવવું, ફસાવવું. (૪) આબરૂને નુકસાન પહોંચાડવું. (૫) ઓટું જેમ તેમ લખી–ઘરડી નાખવું. ખરડાવું કર્મણિ, ક્રિ. ખરડાવવું પ્રે., સ. ક્રિ. [પ્ર.] છેકાછેકી
**ખરડા-ખરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખરડવું' દ્વિર્ભાવ. + ગુ. 'ઈ' કૃ.
**ખરડાવવું, ખરડાવું** જુઓ 'ખરડવું'માં.
**ખરડિયાળું** વિ. [જુઓ 'ખરડવું, દ્વારા.] છોભીલું, ભોંઠું
**ખરડિયું** (ખેડિયું) વિ. વરસાદ થવા છતાં ઓછો પાક ઊતર્યો હોય તેવું (વર્ષ). (૨) દુકાળ જેવું (વર્ષ.) (૩) ન. (લા.) અછત, મોંઘવારી [સાધન
**ખરડુ** સ્ત્રી. વણતી વખતે દોરાને સરખી ઊંચાઈએ રાખવાનું
**ખરડો** પું. [જુઓ 'ખરડવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] કાચું મૂળ લખાણ, મુસદો, ડોળિયું, 'ડ્રાફ્ટ.' (૨) ફાળાની રકમની નોંધ. (૩) ભરતિયું, બિલ
**ખરણ** ન. [સં. क्षरण > પ્રા. खरण, પ્રા. તત્સમ] ઝરવું, ઝાંખરું
**ખરણાસરી** સ્ત્રી. કાંકરીવાળી એક પ્રકારની કાળી જમીન
**ખરણી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ
**ખરણેર** (-ર્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ, શિરદોડી. (૨) એ નામનો એક વેલો, ખીરવેલ [સમૂહ, (જૈન.)
**ખરતર-ગચ્છ** પું. [સં.] શ્વેતાંબર જૈન વિરક્ત સાધુઓનો એક
**ખરતલ** વિ. [જુઓ 'ખરવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ. નો વિકાસ.] ખરી પડે તેવું, 'ડેસિડ્યુઅસ' (વ. વિ.)
**ખર-તાડ** પું. [ફા. 'ખર્ = મોટું + જુઓ 'તાડ.'] ગુજરાતની ભૂમિમાં થતું તાડનું ઝાડ
**ખર-તાલ** ન. એ નામનું એક પ્રાણી
**ખરતેલ** વિ. પક્ષપાત વિનાનું
**ખરદીટ** વિ. અસંસ્કારી. (૨) ખરાબ, હલકું
**ખરદી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ
**ખરપચી** સ્ત્રી. વાંસની ચીપ. (૨) (લા.) પું. પાતળો માણસ
**ખરપડી[1]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખરપી' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ખરપી.'
**ખરપડી[2-3]** જુઓ 'ખપરડી.[1-2]' [જુઓ 'ખરપો.'
**ખરપડો[1]** પું. [જુઓ 'ખરપો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]
**ખરપડો[2-3]** જુઓ 'ખપરડો.[1-2]' [ગળજીભી
**ખરપણિની** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ, ભોંપાથરી,
**ખરપણી[1]** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ
**ખરપણી[2]** સ્ત્રી. ટેવ, આદત, હેવા
**ખરપરો** પું. ઉંદર

**ખરપવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખરપો,' –ના. ધા.] ખરપા વતી જમીનમાંથી ઘાસ ખોદવું, ખડપવું. **ખરપાવું**[૧] કર્મણિ., ક્રિ. **ખરપાવવું**[૧] પ્રે., સ. ક્રિ.
**ખરપાવવું**[૧] જુઓ 'ખરપવું' માં.
**ખરપાવવું**[૨] જુઓ 'ખરપાવું[૨]'માં.
**ખરપાવું**[૧] જુઓ 'ખરપવું' માં.
**ખરપાવું**[૨] અ. ક્રિ. ખોટા ખર્ચમાં ઊતરવું, નુકસાનમાં ઊતરવું, નુકસાન ખમવું. **ખરપાવવું**[૨] પ્રે., સ. ક્રિ.
**ખરપિયું** ન., -યો પું. [જુઓ 'ખરપો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ખરપો.'
**ખરપી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખરપો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઘાસ નેદવાનું તવેથા જેવું નાનું હથિયાર, નાનો ખરપો, ખરપડી. (૨) મોચીનું ચામડાં ઉઝરડવાનું નાનું હથિયાર
**ખરપો** પું. [સં. क्षुरप्रक > પ્રા. खुरप्पअ-] ઘાસ નેદવા માટેનું તવેથા-ઘાટનું એક હથિયાર, ખરપિયો, ખરપડો. (૨) મોચીનું ચામડું નરમ કરી ઉઝરડવાનું ઓજાર. (૩) (લા.) ઘરડો માણસ. (૪) (તુચ્છકારમાં) ખેડૂત. (૫) ગામડિયો ગમાર
**ખરફ** સ્ત્રી. ફટકડી
**ખરફેસ્તર** ન. એ નામનું એક જીવડું
**ખર-કૂટી** સ્ત્રી. વાળંદની દુકાન [ખરબચડાપણું
**ખરબચડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખરબચડું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.]
**ખરબચડું** વિ. [રવા.] સપાટી ઊંચી નીચી હોય તેવું, 'રફ'
**ખરબર**[૧] (-રય) સ્ત્રી. [રવા.] કૂદકા મારતા ઘોડાનો થતો અવાજ. (૨) (લા.) ધાંધલ, ધમાલ. (૩) ઉતાવળ
**ખરબર**[૨] (-રય) સ્ત્રી. કંસારાનું ઠામ મઠારવાનું એક ઓજાર
**ખરભડો** પું. [રવા.] તકરાર, કજિયો, ટંટો, ઝઘડો
**ખર-ભીંડી** સ્ત્રી. [જુઓ ફા. 'ખર્ = મોટું + 'ભીંડી.'] રેસા કાઢવામાં કામ આવતી ભીંડીની એક જાત
**ખરમચા-દાર** વિ. [જુઓ 'ખરમચો' + ફા. પ્રત્યય] ખામચીવાળું. ચીવટવાળું, કાળજીવાળું
**ખરમચિયું** ન. ચૂડલી, ચૂડી [કાળજી, ચીવટ
**ખરમચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખામચી.'], -ચો પું. ટેવ, આદત,
**ખરમટો** પું. ખળામાંથી અનાજ ઉઠાવી લીધા પછી લીંપણમાંના ખાંચાઓમાં ભરાયેલ દાણો [એક રોગ
**ખરમન** પું. બળદનો મોંમાંથી લાળ પડે છે તે પ્રકારનો
**ખરમસ્તુ** વિ. કસરતબાજ, ખેલાડી. (૨) મૂર્ખ
**ખર-મુખું** વિ. [સં. + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ગધેડાના મોઢા જેવા મોઢાવાળું
**ખરમૂર** ન. એ નામનું એક પક્ષી
**ખર-મૂશ, -સ** પું. [ફા. 'ખર્ = મોટું + સં. मूषक- > પ્રા. मूस] મોટી જાતનો ઉંદર
**ખરમોઢો** પું. ઢોરને થતો એ નામનો એક રોગ
**ખરર-ખટ, ખરેરર, ખરરર-ખટ** ક્રિ. વિ. [રવા.] એ પ્રકારના અવાજથી
**ખરલ** પું., (-લ્ય) સ્ત્રી. દવા વગેરે ઘૂંટવાનો ખચકાવાળો ઘડેલો પથ્થર, ખલ. (૨) કુંભારનું એવું માટીનું સાધન. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) ખરલમાં ઔષધ નાખી એને પથ્થરના નાના દસ્તાથી ઘૂંટવું]
**ખરવ** વિ. [સં. खर्व] જુઓ 'ખર્વ.' [એક રોગ
**ખરવટ**[૧] પું. [જુઓ 'ખરી' દ્વારા.] ઢોરની ખરીઓનો
**ખરવટ**[૨] ક્રિ. વિ. એકદમ, જલદી [કે ભાંગડું
**ખરવ(-વા)ડ** (-ડય) સ્ત્રી. ઝાડની છાલ ઉપરનું સુકાયેલું પડ
**ખરવડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ખંજવાળવું, ખંજોળવું, વલૂરવું
**ખરવડું** વિ. [રવા.] ખરબચડું. (૨) ન. રાંધવાના વાસણમાં ચોટેલો પોપડો, ઓખરાડ
**ખરવ(-વા)ણ** વિ. [જુઓ 'ખરું' દ્વારા.] કઠણ, મજબૂત. (૨) દુઃખ સહન કરી લે તેવું, ખડતલ
**ખરવત** ન. એ નામનું એક ઝાડ, ખોરેતી
**ખરવબ** ન. સોનીનું ઘરેણાં ઉજાગવાનું વાસણ
**ખરવવું** સ. ક્રિ. ખટાશવાળું બનાવવું. **ખરવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખરવાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ખરવળવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ખોતરવું, ખણવું. **ખરવળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખરવળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ખરવળાવવું, ખરવળાવું** જુઓ 'ખરવળવું' માં.
**ખરવા** પું. [સં. क्षुर-वात > પ્રા. खुरवाअ] ઢોરની ખરી પાકવાનો એક ચેપી રોગ
**ખરવાડ** (-ડય) જુઓ 'ખરવડ.'
**ખરવાણ** જુઓ 'ખરવણ.'
**ખરવાવવું, ખરવાવું** જુઓ 'ખરવવું' માં.
**ખર-વાહન** ન. [સં.] ગધેડા ઉપર સવારી કરવી એ. (૨) વિ. જેને ગધેડાનું વાહન છે તેવું
**ખરવું** અ. ક્રિ. [સં. क्षर् > પ્રા. खर-, પ્રા. તત્સમ] ઉપરની બાજુએથી (કચરો ધૂળ ખેરો વગેરેનું) જુદું પડી નીચે પડવું, ગરવું. [-તું આપવું (રૂ. પ્ર.) રજા આપી બરતરફ કરવું. -તું કરવું (રૂ. પ્ર.) કાઢી મૂકવું, દૂર કરવું. -તું થવું (રૂ. પ્ર.) મરજી માફક છૂટા પડી ચાલ્યા જવું. (૨) દૂર થવું. -તું મૂકવું (રૂ. પ્ર.) દૂર કરવું. ખરી જવું (રૂ. પ્ર.) હારીને ચાલ્યા જવું. ખર્યું પાન (રૂ. પ્ર.) તદ્દન વૃદ્ધ] **ખરાવું** ભાવે., ક્રિ. **ખેરવું, ખેરવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ખરવો** પું. [જુઓ 'ખરપો.'] ખરપા જેવું મોચીનું એક ઓજાર
**ખર-શિ(-શી,-સિ,-સી)ગી** સ્ત્રી. [સં खरशृङ्गिका > પ્રા. खरसिंगिआ] એ નામની એક વનસ્પતિ, મેઢાશીંગી
**ખરસટ** વિ. [હવા.] ખરબચડી સપાટીવાળું [એક છોડ
**ખરસટ શંખલો** પું. [ + જુઓ 'શંખલો.'] (લા.) એ નામનો
**ખરસણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. એ નામનો એક છોડ
**ખરસલિ(-ળિ)યો** જુઓ 'ખડસલિયો.'
**ખરસલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખરસલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઝીણું ઘાસ, ખસલી
**ખરસલું** ન. ઝીણું ઊગેલું ઘાસ, ખસલું
**ખરસવાં** ન., બ. વ. તળાવના કાંઠા નજીક કીચડમાં થતા શેવાળનાં મૂળિયાં
**ખરસવું**[૧] ન. એ નામનો ખાવામાં કામ આવતો એક કંદ
**ખરસવું**[૨] જુઓ 'ખરજવું.'
**ખર-સંબલ** (-સમ્બલ) ન. એ નામનું એક કઠોળ

**ખરસાણી** વિ., પું. [ફા. 'ખુરાસાની' દ્વારા] થોરની એક જાત, ડાંડલિયો થોર [વૃક્ષ, સરસડો
**ખરસાંડિયો** પું. એ નામનું એક જંગલી ઝાડ. (૨) શિરીષ
**ખરસાંડી** જુઓ 'ખરસાણી.'
**ખરસૂરું, -લું** વિ. જરા ખારું
**ખરહોડવું** સ. ક્રિ. ફેરવવું. **ખરહોડાવું** કર્મણિ., ક્રિ **ખરહોડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ખરહોડાવવું, ખરહોડાવું** જુઓ 'ખરહોડવું'માં.
**ખરાંજિયો** પું. બળદને હાંકવાની મથાળે લોઢું જડેલ લાકડી
**ખરંજો** (ખરન્જો) પું. પથ્થર કે ઈંટોનો ઊભો થર. (૨) દીવાલમાં જડવામાં આવતી લાદી
**ખરંટણા** (ખરણ્ટણા) સ્ત્રી. નિંદા, તિરસ્કાર
**ખરા** પું. [ફા.] કઠણ પથ્થર. (૨) બલગમ, બળખો
**ખરાઈ**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ખરું' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] ખરાપણું, 'વેરિફિકેશન,' 'ઑથેન્ટિસિટી.' (૨) આંદણીમાં ઢીલું ન થઈ જતાં કઠણ થવાપણું
**ખરાઈ**[2] સ્ત્રી. અનાજનાં કણસલાં ઝડવાનું ભોંયતળિયું. (૨) કોઠાર. (૩) કોશ ખેંચતાં બળદને પૈયામાંનો નીચે ઊતરવાનો ઢાળ [જાય તેવું
**ખરાઉ** વિ. [જુઓ 'ખરવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ.પ્ર.] ખરી
**ખરાખરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખરું'-દ્વિત્વ અને + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] (લા.) અણીની વેળા, કસોટીનો સમય, આપત્કાળ. (૨) બહાદુરી
**ખરાચ** ન. ખાતરિયું
**ખરાજ** પું. [અર.] ખંડણી, કર, વેરો
**ખરાજાત** સ્ત્રી. [અર. 'ખર્જ'નું બ. વ. 'અખ્રાજાત્'] માલ-સામાન ઉપર જકાત મજૂરી વગેરેનો ચડતો અનેક પ્રકારનો ખર્ચ
**ખરાજી** વિ. [જુઓ 'ખરાજ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કર નાખવા જેવું. (૨) ભાડું આપતું [પીપડીવાળો ડાયો
**ખરા(-રાં,-રે,-રેં)ટો** પું. વાસણ ઉપર અનાજ વગેરેનો
**ખરાડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. વરસાદ વરસ્યા પછીનો ઉઘાડ, કોરાડું. (૨) ઝાડ વગેરે નીચે સૂકાં ડાંખળાં પાંદડાંનો થતો જમાવ. (લા.) ઘટ, તંગી, ઘસારો, ખોટ
**ખરાત(-દ)** પું., સ્ત્રી. [અર. ખર્રાત્ > ફા. ખર્રાદ્] હાથી-દાંત લાકડાં વગેરે ઉપરથી જુદા જુદા ઘાટ ઉતારવાનું યંત્ર, સંઘાડો
**ખરાતી(-દી)** વિ. [ફા. ખર્રાદી] સંઘાડાને લગતું. (૨) પું. સંઘાડે કામ કરતો કારીગર, સંઘાડિયો
**ખરાદ** જુઓ 'ખરાત.' [**-દે ચડ(-ઢ)વું** (રૂ.પ્ર.) કસોટી થવી]
**ખરાદવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખરાદ.'–ના. ધા.] ખરાદી કામ કરવું
**ખરાદી** જુઓ 'ખરાતી.'
**ખરાફત** સ્ત્રી. [અર.] વૃદ્ધાવસ્થા. (૨) વિ. શિથિલ, મંદ, ઢીલું
**ખરાબ** વિ. [અર.] સારું નહિ તેવું, બૂરું, નઠારું. (૨) પાયમાલ. (૩) બગડેલું. (૪) વિષયી, વ્યભિચારી. (૫) ભૂંડું, અશ્લીલ. (૬) દુષ્ટ, દૂષિત, નીચ. (૭) ગંદું
**ખરાબી** સ્ત્રી. [અર.] ખરાબ હોવાપણું [**૦નો આટલો** (રૂ.પ્ર.) પાયમાલી]
**ખરાબો** પું. [અર. ખરાબહ્] વેરાન જગ્યા, પડતર જમીન. (૨) ખેતીકામમાં અનુપયોગી જમીન. (૩) સમુદ્રમાં ઢંકાયેલો ખડક. [**-બે ચડ(-ઢ)વું** (રૂ.પ્ર.) બરબાદ થવું]
**ખરા-બોલું** વિ. [જુઓ 'ખરું' + 'બોલવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] ખરું બોલનારું, સત્યવક્તા, સત્યવાદી
**ખરાવવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખરું,' ના. ધા.] ખરું હોવાનું કરી બતાવવું કે કહી બતાવવું. (૨) ભલામણ કરવી
**ખરાવાડ** (-ડ્ય) જુઓ 'ખજાવાડ.'
**ખરાવું** જુઓ 'ખરવું'માં.
**ખરાંટો** જુઓ 'ખરાટો.'
**ખરિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ખરી' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઢોરનો ખરી સાથેનો નળાનો નીચેનો ભાગ. [**ચારે ખરિયાં પેટમાં** (રૂ.પ્ર.) અજાણ્યા હોવાપણું. (૨) વાંઝિયાપણું]
**ખરિયો**[1] પું. [જુઓ 'ખરી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] હલાલ કરેલા ઢોરના ખરી સાથેના નળાનો ભાગ
**ખરિયો**[2] પું. પતરાં વગેરેને કલાઈનું રેણ દેવાનો લોઢાનો ધારવાળો સળિયો કે પતરી
**ખરી** સ્ત્રી. [સં. ક્ષુર પું. + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ચોપગાં પશુઓના પગનો ઘોડા વગેરેના જેવો આખો કે ગાય-ભેંસ વગેરેના જેવો ફાટેલો નખ
**ખરીઓ** સ્ત્રી. એ નામની છોકરાંઓની એક રમત
**ખરીટીચી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ
**ખરીતિયો** પું. [જુઓ 'ખરીતો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] મુસ્લિમ શાસનકાલનો એક પ્રકારનો વેરો
**ખરીતો** પું. [અર. ખરીતહ્] બાદશાહી વખતમાં મોકલવામાં આવતા કાગળ-પત્રનું પરબીડિયું, ખલીતો, લખોટો
**ખરીદ** સ્ત્રી. [ફા.] વેચાતું લેવું એ, ખરીદી. (૨) ક્રિ. વિ. ખરીદેલું [અમલદાર, 'પર્ચેઇઝ-ઑફિસર'
**ખરીદ-અધિકારી** પું. [+ સં.] ખરીદવાની સત્તા ધરાવનાર
**ખરીદ-કેંદ્ર** (કેન્દ્ર) ન. [+ સં.] જ્યાંથી ખરીદવામાં આવે તે સ્થાન, 'શૉપિંગ સેન્ટર'
**ખરીદ-ખાતું** ન. [જુઓ 'ખાતું.'] માલ ખરીદ કરી એની રોજમેળમાં નોંધ કરવામાં આવે એ. (૨) ખાતાવહીમાંનું તારવેલું ખરીદી વિશેનું ખાતું
**ખરીદ-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] ખરીદ કરનાર
**ખરીદદારી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખરીદ કરવાપણું
**ખરીદ-વકરા-ખાતું** ન. [+ જુઓ 'વકરો.' + 'ખાતું.'] ખાતાવહીમાં ખરીદી અને વેચાણનાં ખાતાં જુદાં ન રાખતાં ખરીદી ખાતે અને વેચાણ કરાતાં જમે રકમ એક જ સ્થળે માંડવામાં આવે તેવું ખાતું
**ખરીદવું** સ. ક્રિ. [ફા. ખરીદન્] મૂલ્ય આપીને વેચાણ લેવું, ખરીદ કરવું, વેચાણ રાખવું. **ખરીદાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખરીદાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ખરીદ-વેચાણ** ન. [જુઓ 'ખરીદ' + 'વેચાણ.'] માલ ખરીદવાનું અને વેચાણનું કાર્ય, 'માર્કેટિંગ'
**ખરીદ-વેરો** પું. [જુઓ 'ખરીદ' + 'વેરો.'] માલની ખરીદી ઉપર લેવામાં આવતો કર, 'પર્ચેઇઝ-ટૅક્સ'
**ખરીદાવવું, ખરીદાવું** જુઓ 'ખરીદવું'માં.

**ખરીદ-શક્તિ** સ્ત્રી. [ જુઓ 'ખરીદ' + સં. ] માલ ખરીદી શકાય તેટલી આર્થિક સ્થિતિ, 'બાઇંગ કૅપૅસિટી.' 'પર્ચેઇઝિંગ પાવર' [ખરીદી કરનાર

**ખરીદિયો** પું. [ જુઓ 'ખરીદવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર. ]

**ખરીદી** સ્ત્રી. [ફા.] ખરીદ કરવું એ, વેચાણ લેવું એ, વેચાતું લેવું એ, ક્રય. (૨) ઉઠાવ, માગણી, ઉપાડ

**ખરી-ધાર** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખરું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય+'ધાર' (પ્રવાહ). ] નદીમાંનો મુખ્ય પ્રવાહ, મુખ્ય વહેણ

**ખરી-પટી(-ટ્ટી)** સ્ત્રી. [ જુઓ 'ખરું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'પટી,-ટ્ટી' ] (લા.) ગામને દેવામાંથી મુક્ત કરવા માટે કરવામાં આવતું ઉઘરાણું

**ખરી-પારી**[1] પું. ભયંકર નહિ એવો ગુનો, હલકો અપરાધ

**ખરી-પારી**[2] સ્ત્રી. તોડા વગેરે પોલા દાગીનામાં ભરવામાં આવતી લાખ માટી વગેરે વસ્તુ

**ખરીફ** વિ. [અર.] વરસાદને લગતું (ઉત્પન્ન, ખેતીનું). (૨) પું. ખેતીનો ચોમાસુ પાક, 'મૉન્સૂન ક્રૉપ'

**ખરું** વિ. [ સં. खरक- > પ્રા. खरअ- ] આકરું, સખત, કડક. (૨) શેકીને કડક કરેલું. (૩) યથાર્થ, વાસ્તવિક, સાચું, વાજબી, 'બૉનાફાઇડ', 'ઍક્ચ્યુઅલ.' (૪) નકલી નહિ તેવું શુદ્ધ. (૫) ઇમાનદાર. (૬) (લા.) આશ્ચર્યજનક. (૭) ભાર બતાવવા નિરર્થક ઉમેરણ (-'જાનો ખરો' જેવું). [-રા કરવા (રૂ. પ્ર.) મંદવાડમાંથી બેઠા થવું: -રા પરસેવાનું (રૂ. પ્ર.) સાચી મહેનત કરી કમાયેલું. -રા બપોર (રૂ. પ્ર.) મધ્યાહ્ન. (૨) ચડતીનો સમય. -રા બપોરે તારા જોવા (રૂ. પ્ર.) ભારે કષ્ટમાંથી પસાર થવું. -રા બપોરે તારા દેખાડવા (રૂ. પ્ર.) ભારે મુશ્કેલીમાં મૂકવું. ૦ ખોટું (રૂ. પ્ર.) ખટપટ. ૦ થવા દેવું (રૂ. પ્ર.) શેકાવા દેવું. ૦ થવું (રૂ. પ્ર.) દુઃખ ખમી પાકું થવું. ૦ પાણી (રૂ. પ્ર.) અસલપણું, સાચી તાકાત. ૦ પાણી પાવું (રૂ. પ્ર.) બારીક ધાર કાઢવી, ૦ લોઢું (રૂ. પ્ર.) ગજવેલ, પોલાદ, 'સ્ટીલ.' (૨) પરાક્રમી વીર પુરુષ. -રો આંકડો (રૂ. પ્ર.) છેવટે નક્કી કરેલી રકમવાળું ભરતિયું, 'ફાઇનલ બિલ']

**ખરુંસ્તો** કે. પ્ર. [ 'ખરું જ તો' નું લાઘવ ] જરૂર સાચું

**ખરે** ક્રિ. વિ. [ જુઓ 'ખરુ' + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ. નો પ્ર.] ખરેખર, ખરોખર, સાચું, સાચે, ખરેખાત, નક્કી

**ખરે(-રો)ખર** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ખરું,' દ્વિત્વ.] જુઓ 'ખરે.'

**ખરેખરું** વિ. [જુઓ 'ખરું,'-દ્વિત્વ.] વાસ્તવિક, યથાર્થ, તદ્દન સાચું, 'બૉનાફાઇડ,' 'રિયલ,' ઍક્ચ્યુઅલ.'. (૨) (લા.) કસોટી થાય તેવું

**ખરેખાત** ક્રિ. વિ. જુઓ ખરે.'

**ખરેટવું** સ ક્રિ. [ સૌ. ] વેચવું **ખરેટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખરેટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખરેટાવવું, ખરેટાવું** જુઓ 'ખરેટવું'માં.

**ખરે(-રેં)ટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખરે(-રેં)ટો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] વાસણમાં બાઝેલી પોપડી. (૨) કાદવ સુકાઈ જતાં ફાટો પડી હોય તેવી જમીન. (૩) એ નામની એક વનસ્પતિ, નાની અપાટ, બલા

**ખરે(-રેં)ડું**[1](-ડું) ન. તાજી વિયાયેલી ગાય-ભેંસનું બે ત્રણ દિવસનું દૂધ, બીરું [દેવની અવકૃપા

**ખરે(-રેં)ડું**[2] ન. વાંધો-વચકો. (૨) દેવને વાંકું પડવું એ,

**ખરે(-રેં)ટો** જુઓ 'ખરાટો.'

**ખરે(-રેં)ડું** જુઓ 'ખરેડું.[1]'

**ખરેડવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ખખળી પડવું. (૨) વાંકા થઈ ઢળી પડવું. **ખરેડાવું** ભાવે., ક્રિ. **ખરેડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખરેડાવવું, ખરેડાવું.** જુઓ 'ખરેડવું'માં.

**ખરેડી**[1] સ્ત્રી. [ જુઓ 'ખરેડવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર. ] ગડગડી, ગરેડી, કાપી. (૨) ગળામાં પડતી કાચકી, ખરખરી

**ખરેડી**[2] વિ. ઔદીચ્ય બ્રાહ્મણોનો એક પેટા-વિભાગ ('ખરેડી સમવાય'). (સંજ્ઞા.)

**ખરેરો(-રો)** પું. [રવા.] દાંતાવાળા લોખંડના કે લાકડાના અથવા સીંદરીના સાધનથી ઘોડાના શરીર ઉપરના વાળ ચોખ્ખા કરવાની ક્રિયા

**ખરેરવું** અ. ક્રિ. [રવા.] (પશુનું) મૂતરવું, ખગેળવું

**ખરેરાટ** પું., -ટી સ્ત્રી. [રવા.+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] 'ખડ ખડ' અવાજ, ખરર અવાજ

**ખરેટિયાં** ન., બ. વ. [રવા.] રૂપાનાં ઘરેણાં

**ખરેરી** સ્ત્રી. [રવા.] શ્વાસનળીમાં માંદગીને લીધે થતો અવાજ, ખરેડી, ખરખરી. (૨) નાનો ખરેડો

**ખરેરો** જુઓ 'ખરેડો.' (૨) થોડો માર. (૩) જાડા તળ

**ખરેલ** (-લ્ય) જુઓ 'ખરલ.'

**ખરેંટી** (ખરૅંટી) જુઓ 'ખરેટી.'

**ખરેંડું**[1-2] (ખરૅંડું) જુઓ 'ખરેડું.[1-2]'

**ખરેંટો** (ખરૅંટો) જુઓ 'ખરેટો'- 'ખરાટો.'

**ખરેંહું** (ખરૅંહું) જુઓ 'ખરેંહું.'

**ખરો** પું. [જુઓ 'ખરા.'] જોડાની એડીનો ઊભો ભાગ

**ખરોખર** જુઓ 'ખરેખર.'

**ખરોખરી** સ્ત્રી. [ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] (લા.) કસોટી

**ખરોજ** પું. ઉગરડો

**ખરોદ(-ધ)** પું. ઓટલો

**ખરોષ્ઠી, -ષ્ટ્રી, ષ્ઠી** સ્ત્રી. [ મૂળ સંદિગ્ધ ] સમ્રાટ અશોકના સમય(ઈ. પૂ. ૩ જી સદી)ની ભારતવર્ષના વાયવ્ય પ્રદેશમાં પ્રચલિત એક વિદેશીય લિપિ. (સંજ્ઞા.)

**ખરોંટ** (ખરોંટય) સ્ત્રી. નખનો ઉઝરડો

**ખર્ચ** પું., ન. [ અર. ખર્જ્ > ફા. ખર્ચ્ ] વપરાવું એ, વ્યય, 'ઍક્સ્પેન્ડિચર,' 'આઉટ-લે.' (૨) અવસરે કરવામાં આવતો વરો. (૩) કિંમત, 'ચાર્જિઝ'

**ખર્ચ-ખાતું** ન. [ + જુઓ 'ખાતું.' ] થયેલો ખર્ચ બતાવવા માટે ખાતે થતી રકમ બતાવતું ખાતું (ખાતાવહીમાં)

**ખર્ચ-ખૂટણ** ન. [ + જુઓ 'ખૂટવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર. ] અવસરનો ખર્ચ, વરો. (૨) ફાલતુ ખર્ચ, હાથ-ખરચી

**ખર્ચ-જોગું** વિ. [ + જુઓ 'જોગ' + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] ખર્ચ કરવામાં કામ લાગે તેટલું, ખર્ચ પૂરતું

**ખર્ચ-પત્ર, ૦ક** ન. [ + સં. ] ખર્ચ સંબંધી નોંધ રાખવામાં આવે તેવું પત્રક [જમણવારનો ખર્ચ

**ખર્ચ-પાણી** ન., બ. વ. [ જુઓ 'પાણી.' ] (લા.)

**ખર્ચ-ભુવન** ન. [ + સં. ] જન્મ-કુંડળીમાં ખર્ચ થવાના યોગ

બતાવતું ખાનું. (જ્યો.)

**ખર્ચવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખર્ચ,' -ના. ધા.] ખર્ચ કરવો, વ્યય કરવો, (નાણું) વાપરવું. **ખર્ચાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખર્ચાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખર્ચ-વેરો** પું. [+ જુઓ 'વેરો.'] કરેલા ખર્ચ ઉપરનો સરકારી કર, 'એક્સ્પેન્ડિચર ટેક્સ' [કરે તેવું, ખર્ચાળ

**ખર્ચાઉ** વિ. [જુઓ 'ખર્ચવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] ખર્ચ

**ખર્ચાવવું, ખર્ચાવું** જુઓ 'ખર્ચવું'માં.

**ખર્ચાળ, -ળુ** વિ. [જુઓ 'ખર્ચ' + ગુ. 'આળ, -ળુ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ખર્ચાઉ,' 'હાઇ-કોસ્ટ'

**ખર્ચી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ખર્ચ કરવા માટેની રકમ

**ખર્ચી-ખૂટ[૧]** વિ. [+ જુઓ 'ખૂટવું.'] ખર્ચી ખૂટી પડી હોય તેવું, ખર્ચ કરવા અશક્ત

**ખર્ચી-ખૂટ[૨]** (-ટય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ખૂટવું.'] ખર્ચ-ખૂટણ

**ખર્ચી-પાણી** જુઓ 'ખર્ચ-પાણી.'

**ખર્ચીલું** વિ. [જુઓ 'ખર્ચ' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] ખર્ચ કરવાના સ્વભાવનું, ઉડાઉ, ખર્ચાળ

**ખર્ચું** ન., સ્ત્રી. [જુઓ 'ખર્ચવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] (લા.) બજાર જવું એ, ઝાડે જવું એ. (૨) ન. વિષ્ઠા, મળ

**ખર્ચો** પું. [જુઓ ખર્ચ + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ ખર્ચ.'

**ખર્યું** પાન જુઓ 'ખરવું'માં.

**ખર્વ** વિ. [સં., પું., ન.] દસ અબજ, હજાર કરોડ. (૨) વામણું. (૩) ખોડીલું, અપંગ

**ખલ[૧]** (-ળ) વિ. [સં., પું.] શઠ, લુચ્ચું

**ખલ[૨]** જુઓ 'ખરલ.' [(વહાણ.)

**ખલ[૩]** ન. વહાણના બહારના ભાગમાં જડેલું તે તે પાટિયું.

**ખલક** સ્ત્રી. [અર. ખલ્ક્] દુનિયા, આલમ, જગત, વિશ્વ, લોક [ડોળ

**ખલક-ચરખો** પું. [+ જુઓ 'ચરખો.'] દુનિયારૂપી ચક-

**ખલકત** સ્ત્રી. [અર. ખિલ્કત્] જાતિ-સ્વભાવ. (૨) ટેવ, આદત

**ખલકું** ન. કણ, રજકણ, કણું [પહોળું ખૂલતું વસ્ત્ર

**ખલકો** પું. [અર. ખિર્કહ્] ફકીરનો ઝભ્ભો. (૨) પહેરેલું

**ખલખલો** પું. [રવા.] ગળાનો એક રોગ

**ખલ ખલ** ક્રિ. વિ. [રવા.] એવા અવાજ સાથે

**ખલ-ખોલાણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોલવું' + ગુ. 'આણ' કૃ. પ્ર., આદિ બે શ્રુતિનું દ્વિત્વ] ખોળાખોળ, શોધાશોધ

**ખલત** વિ. [સં. खल्वाट] ટાલિયું, તાલિયું

**ખલ(-ળ)-તા** સ્ત્રી. [સં.] શઠતા, લુચ્ચાઈ, બદમાશી

**ખલતો** પું. [ફા. ખલીતહ્] ખાનાંના રૂપનાં પડોવાળી કોથળી (પાન સોપારી વગેરે રાખવાનું સાધન, કાપડનું બનાવેલું), વાટવો, જોરણો

**ખલ(-ળ)-નાયક** પું. [સં.] નાટ્યકૃતિમાં નાયકથી બીજી કક્ષાનો ધૂર્ત નાયક, વિદૂષક. (નાટ્ય.)

**ખલબત** સ્ત્રી. છૂપી મસલત. (૨) મોજ-મજા, ગમત

**ખલ-બત્તો** પું. [જુઓ 'ખલ[૨]' + 'બત્તો.'] ખરલનો દસ્તો

**ખલબલ** (ખલ્યબલ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] અ-વ્યવસ્થા, ગરબડ

**ખલબલાવવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ખળભળાટ ઉત્પન્ન કરવો

**ખલમલવું** અ. ક્રિ. [રવા.] જીર્ણ થઈ ઘસાઈ જવું

**ખલ(-લે)લ** સ્ત્રી., ન. [અર. ખલલ્] અડચણ, વિઘ્ન, નડતર, હરકત. [૦ના(-નાં)ખવી, ૦ પહોંચાડવી, (પોંચાડવી), ૦ પાડવી (રૂ. પ્ર.) અડચણ કરવી. ૦ પડવી, ૦ પહોંચવી (-પોંચવી) (રૂ. પ્ર.) અડચણ થવી]

**ખલવલવું** અ. ક્રિ. [રવા.] શોભવું, દીપવું

**ખલવલિયું** ન. [જુઓ 'ખલવલવું + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] હર્ષ અને ઉત્સાહની લાગણી

**ખલવું[૧]** ન. કાચાં ફળાં બટેટાં વગેરેનાં ઘી કે તેલમાં તળેલાં ચગદાંમાંનું પ્રત્યેક ચગદું, તળેલું પતીકું

**ખલવું[૨]** ન. ખીલો. (૨) ગાડામાંનો કાચો, આડું. (૩) ક્રિકેટની રમતમાંનો દાંડિયો, 'સ્ટમ્પ'

**ખલ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ખળ-વિદ્યા.'

**ખલવો[૧]** પું. કારેલાંમાં વેસણ ભરી કે છાંટી કરવામાં આવતું શાક

**ખલવો[૨]** સ્ત્રી. એ નામની એક દેશી રમત [સંપર્ક

**ખલ(-ળ)-સંસર્ગ** (-સંસર્ગ) પું. [સં.] શઠની સોબત, લુચ્ચાનો

**ખલંગો** (ખલક્ગો) પું. બગીચો [સિદ્ધિ

**ખલા** સ્ત્રી. [અર.] ખાલી સ્થળ. (૨) (લા.) પરકાયાપ્રવેશની

**ખલાટવું** અ. ક્રિ. ખભાનો ટેકો આપવો

**ખલાબલી** સ્ત્રી. [રવા.] ઘોંઘાટ, ગરબડ

**ખલામલો** પું. ગાઢ સ્નેહ

**ખલાર** ન. પોલું તળિયું

**ખલાલ** વિ. તદ્દન ભીનું

**ખલાવું** અ. ક્રિ. અટકી પડવું [નીકળી ગયા હોય તેવું

**ખલાસ** ક્રિ. વિ. [અર.] પૂરું, પૂર્ણ, સમાપ્ત. (૨) પ્રાણ

**ખલાસણ** (-ણ્ય), **-ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખલાસી' + ગુ. 'અણ'- 'અણી' સ્ત્રીપ્રત્યય] ખલાસીની પત્ની

**ખલાસી** પું. [અર. 'ખલાસ્' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] વહાણ ચલાવનારો, નાવિક, 'મરિનર, 'સેઇલર,' 'સી-મેન'

**ખલાસી-ગીત** ન. [+ સં.] ખલાસીઓ દરિયાઈ મુસાફરીમાં ગાતા હોય છે તે કે તેવું ગીત

**ખલાસીડો** પું. [+ ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ખલાસી. (પદ્યમાં.)

**ખલી[૧]** સ્ત્રી. ખિસકોલી, ખલેડી, ખિલોડી

**ખલી[૨]** સ્ત્રી. બાળકોની એક રમત, ખોલિકલુ, ખલૂલો

**ખલી[૩]** વિ. તલ વગેરેના કીચડવાળું [ખલી, ખોલિકલુ

**ખલી-ચક્ર** ન. [જુઓ + 'ખલી[૨]' + સં.] બાળકોની એક રમત,

**ખલીણ[૧]** (-ન) ન. ચોકડું, લગામ (ઘોડાની)

**ખલીણ[૨]** (-ન) ન. નદીનો કિનારો

**ખલીતો** પું. [અર. ખરીતહ્ > ફા. ખલીતહ્] જુઓ 'ખરીતો.'

**ખલીન[૧-૨]** જુઓ 'ખલીણ.[૧-૨]'

**ખલીફ, -ફા** પું. [અર. ખલીફ્] મહમ્મદ પેગંબર સાહેબ પછી એમની ધર્મની ગાદીએ આવેલ તે તે ઇસ્લામી ગુરુ

**ખલીફી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખલીફાપણું. (૨) ખલીફાની સત્તા

**ખલીફો** પું. એ નામનો એક છોડ

**ખલીલ** પું. [અર.] દોસ્ત, મિત્ર

**ખલીલખાની** સ્ત્રી. કાપડની એક જાત

**ખલૂલો** પું. છોકરાંઓની એક રમત, ખલી, ખોલિકલુ

**ખલેચી** સ્ત્રી. [ફા. 'ખલીતહ્' દ્વારા] નાનો ખલતો [ખલી
**ખલેડી, -રી** સ્ત્રી., **-રું** ન. [જુઓ 'ખલી[1]' દ્વારા.] ખિસકોલી,
**ખલેલ** જુઓ 'ખલલ.'
**ખલેલું(-ણું)** ન. દેશી ખજૂરીનું ફળ
**ખલેવાલી** સ્ત્રી. ખળામાં બળદને બાંધવા ખોડેલી થાંભલી
**ખલેવું** જુઓ 'ખલેલું.'
**ખલે(-વો)ળવું** જુઓ 'ખરેરવું.' [સાધન, જોડો
**ખલો[1]** પું. [દે. પ્રા. खल्लअ-] પગનું રક્ષણ કરનારુ ચામડાનું
**ખલો[2]** પું. છોકરાંઓની એક રમત
**ખલોક્તિ** સ્ત્રી. [સં. खल + उक्ति] ખળ માણસનું વચન. (૨) લુચ્ચાઈભરેલું વચન
**ખલૌડ** વિ. રમવાની ટેવવાળું, રમતિયાળ
**ખલ્લર** સ્ત્રી. ઘરડી ભેંસ
**ખલ્લરી** સ્ત્રી. શરીરમાં ચડતી ખાલી
**ખલ્લું** ન., **-લ્લો** પું. [દે પ્રા. खल्लअ-] જુઓ 'ખલો[1]' (જોડો).
**ખવકોડ** વિ. [જુઓ 'ખાવું' દ્વારા.] ખાઉકણ, ખાઉધરું
**ખવખવ** ન. [જુઓ 'ખાવું' દ્વારા.] ખાવાની એક વાની
**ખવડા(-રા)વવું** જુઓ 'ખાવું'માં.
**ખવણી** સ્ત્રી. [સં. क्षपणिका > પ્રા. खवणिआ] કપાકપીની ફરતો ખાડો. (વહાણ.)
**ખવર(-ળ)વું** સ. ક્રિ. [રવા.] ખણવું, ખજવાળવું
**ખવરાવવું** જુઓ 'ખવડાવવું.'
**ખવળવું[1]** જુઓ 'ખવરવું.' [ખળભળવું
**ખવળવું[2]** અ. ક્રિ. [રવા.] પાસું મરડવું, આળોટવું. (૨)
**ખવાઉ** વિ. [જુઓ 'ખાવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] ખવાઈ-કોહવાઈ જાય તેવું, 'કૅારોસિવ'
**ખવાડ(-ર)વું** જુઓ 'ખાવું'માં.
**ખવાણ** ન. [જુઓ 'ખાવું' + ગુ. 'આણ' કૃ. પ્ર.] ખવાઈ જવું એ, 'કૅારોઝન'
**ખવાબ** પું., ન. [ફા. ખાબ્] ખ્વાબ, સ્વપ્ન, સોણું
**ખવાબી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] સ્વપ્નમાં રાચનારું, મિથ્યા તરંગો કરનારું
**ખવાર** જુઓ 'ખુવાર.'
**ખવારવું** જુઓ 'ખવાડવું.' ('ખવારવું' વ્યાપક નથી.)
**ખવારી** જુઓ 'ખુવારી.'
**ખવાવું** જુઓ 'ખાવું'માં. [**ખવાઈ જાય તેવું** (રૂ. પ્ર.) કાટ વગેરેથી ઘસારો અને નાશ સહન કરે તેવું, 'કૅારોસિવ']
**ખવાસ** પું. [અર.] સ્વભાવ, પ્રકૃતિ. (૨) પદાર્થનો ધર્મ અથવા ગુણ. (૩) રજવાડાં તેમજ ધર્મગુરુઓ અને તવંગરોને ત્યાંનો હજૂરિયો નોકર, ખાસદાર, ખિજમતદાર. (૪) સૌરાષ્ટ્રમાં રાજપૂત રજવાડાંમાં હજૂરિયાઓની ઊભી થયેલી જ્ઞાતિનો પુરુષ
**ખવાસ(-સે)ણ** (-ણ્ય), **ખવાસણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખવાસ' + ગુ. 'અ(-એ)ણ'-'અણી' સ્ત્રીપ્રત્યય] ખવાસ જ્ઞાતિની સ્ત્રી
**ખવાસિયું** ન. [જુઓ 'ખવાસ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) ગાદી-તકિયાની બેઠકમાં તકિયા પાછળનો પાટિયાનો આધાર
**ખવાસી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખવાસ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખવાસનું કામ કે ધંધો. (૨) ખવાસી કરનારી સ્ત્રી, ખવાસણ
**ખવાસેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'ખવાસણ.'
**ખવીસ** પું., ન. [અર. = અપવિત્ર માણસ] અવગતિ પામેલો મુસલમાન. (૨) માથા વગરનો માનવામાં આવતો ભૂત-પિશાચ
**ખવો** પું. [સં. क्षप्-ખવાવું, ઘસાવું-क्षपक- > પ્રા. खवअ-] ખવાઈ જવું એ, કોહવાવું એ, સડો
**ખશ(-સ)કલાં**, ન., બ. વ. [રવા.] ચાળા, અડપલાં. (૨) (તુચ્છકારમાં) હાથકડી
**ખશ(-સ)કેલું** વિ. ઠીંગણું, વામણું, ટૂંચકું
**ખશિ(-સિ)યાણું** વિ. ફીકું પડી ગયેલું મોઢુ હોય તેવું, ઊતરી ગયેલા મોઢાવાળું, ભોંઠું પડી ગયેલું, છોભીલું
**ખશિ(-સિ)યું** ન. એ નામનો એક અલંકાર-દાગીનો
**ખસ[1]** પું. [સં.] એ નામનો એક દેશ અને ત્યાંનો વતની, શક, સીથિયન. (સંજ્ઞા.)
**ખસ[2]** સ્ત્રી. [સં. कच्छ्रु > દે. પ્રા. खसु] હાથપગનાં આંગળાઓમાં રસ્સીવાળી ફોલ્લીઓ થાય છે તેવો એક ચેપી રોગ
**ખસ[3]** સ્ત્રી., પું. [ફા.] વાળો, વીરણ, (સુગંધી વનસ્પતિ-જેમાંથી અત્તર બને છે અને જેની ઉનાળામાં ઠંડક માટે ટટ્ટીઓ બનાવવામાં આવે છે.)
**ખસ[4]** (-સ્ય) [જુઓ 'ખસવું.' (સૌ.)] ગોહિલવાડમાં સોનગઢ તરફ રમાતી એ નામની એક રમત, ખોખિલ્લુ
**ખસકલું** જુઓ 'ખશકલું.'
**ખસકવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ખસવું' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] સરકવું, ધીમે ધીમે ખસતું જવું
**ખસકેલું** જુઓ 'ખશકેલું.'
**ખસકો** પું. [જુઓ 'ખસકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ખસકવું એ, ખસી જવું એ, ખસરકો. (૨) ખચકો, ખાંચો. (૩) ખસરો
**ખસખસ** પું. [સં. खसखस, પ્રા. खसखस, પ્રા. તત્સમ; ફા. માં ખશ્ખાશ્] અફીણનો છોડ. (૨) પું., બ. વ. અફીણના-પોસના ડોડાઓમાંથી નીકળતા ખૂલતા બદામી રંગના બારીક દાણા
**ખસખસા** પું. [રવા.] દાંત કરડવા એ [ખસનો તેજાબ
**ખસખસામ્લ** ન. [જુઓ 'ખસખસ' + સં. अम्ल] ખસ-
**ખસખસિયું** વિ. [જુઓ 'ખસખસ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખસખસના દાણા જેવું ઝીણું. (૨) ખસખસના રંગનું
**ખસખસી[1]** વિ. [જુઓ 'ખસખસ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ખસખસિયું.' (૨) એ નામનો એક છોડ
**ખસખસી[2]** વિ. [રવા.] ગાઢ, ઘાટું, ભરાઉ
**ખસખાસી** પું. હલકો આસમાની રંગ
**ખસડ-પ(-ફ)સડ** ક્રિ. વિ. [રવા.] ફાટેલા પહેરેલા જોડાનો ચાલતાં અવાજ થાય એમ
**ખસડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેસ' દ્વારા.] ખભે કે કેડે બાંધવાનું લૂગડું
**ખસતું** વિ. [જુઓ 'ખસવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] આઘું, દૂરનું, વેગળું. (૨) (લા.) જૂનું પગરખું, ખાસડું. [**૦ કરવું** (રૂ. પ્ર.) મનથી ઉતારી નાખવું, અળખામણું કરવું. **૦ મૂકવું** (રૂ. પ્ર.) જતું કરવું, દરકાર ન કરવી]
**ખસ-પરું** ન. [જુઓ 'ખસવું' અને 'પરું'; 'પરું ખસ'નો પ્રયોગ.] ખસી જવાનું કહેવું એ, જાકારો દેવો એ
**ખસબો, -બોઈ** જુઓ 'ખુશબો.'

**ખસમ** પું. [અર. ખસ્મ્] પતિ, ધણી, સ્વામી, વર, ખાવિંદ

**ખસમ-ખાઈ** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ખસમ' + 'ખાવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય; —ધણીને ખાઈ જનારી સ્ત્રી.] 'તારો પતિ મરો' એવી ગાળ. (૨) વિધવા

**ખસમ-પીટી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ખસમ' + 'પીટવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] પતિએ માર માર્યો છે તેવી સ્ત્રી (એક ગાળ)

**ખસમ-મૂઈ** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ખસમ' + 'મૂઉં' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] જેનો પતિ મરી ગયો છે તેવી સ્ત્રી (એક ગાળ)

**ખસમ-રોઈ** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ખસમ' + 'રોવું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] પોતે મરી જતાં રોનારી સ્ત્રી (એક ગાળ)

**ખસમ-વહાલી** (-વા:લી) વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ખસમ' + 'વહાલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] જેને પતિ વહાલો છે યા જે પતિને વહાલી છે તેવી સ્ત્રી (વિવેકનો શબ્દ)

**ખસર(-રો)** પું. [રવા. + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] લીટીનું નિશાન, (કારીગરો પથ્થર લાકડા વગેરે ઉપર કરે છે તેવો) આંકો [-ઘાટે ખાંચો કે ઘસરકો

**ખસરકો** પું. [જુઓ 'ખસરો' દ્વારા.] આંકો, પાતળો લીટી-

**ખસર-પસર** જુઓ 'ખસડ-પસડ.'

**ખસરવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખસરો,' -ના. ધા.] આંકા પાડવા. (૨) ખેતરમાં કયારા પાડવા. (૩) નમૂનો ચીતરવો. **ખસરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખસરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખસરાવવું, ખસરાવું** જુઓ 'ખસરવું'માં.

**ખસરિયું** ન., **-યો** પું. [જુઓ 'ખસરો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખસરો કરવાનું સુથારનું કે કડિયાનું ઓજાર

**ખસરો** જુઓ 'ખસર.' (૨) લાકડા ઉપર પાડેલો સ્વસ્તિક. (૩) જમીન-માપણીની નોંધ, 'ફિલ્ડ-બુક' [હેવા

**ખસલત** સ્ત્રી. [અર. ખસ્લત્] ખાસિયત, આદત. ટેવ,

**ખસલી**[૧] સ્ત્રી. જુઓ 'ખરસલી.' [રોગવાળું

**ખસલી**[૨] વિ. [જુઓ 'ખસ[૨]' દ્વારા.'] ખસવાળું; ખસના

**ખસલું**[૧] જુઓ 'ખરસલું.'

**ખસલું**[૨] વિ. [જુઓ 'ખસ[૨]' દ્વારા.], **ખસલેલ** વિ. [જુઓ 'ખસલું[૨]'+ગુ. 'એલ' ત. પ્ર.] ખસનું રોગી, ખસલી,

**ખસવણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેસવવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ખસેડી નાખવું એ. (૨) ઉલ્લંઘન કરવું એ.

**ખસ-વાળો** પું. [જુઓ 'ખસ[૩]' + વાળો;' સમાનાર્થીનો દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ખસ.[૩]' (૨) લાવંજ (વાળાનો બીજો પ્રકાર)

**ખસવું** અ. ક્રિ. [દે. પ્રા., તત્સમ] સરવું, ખસરવું. (૨) સ્થાન છોડી દેવું. (૩) અળગા થવું. **ખસાવું** ભાવે., ક્રિ. **ખસેડવું** પ્રે., સ. ક્રિ. ('ખસાવવું' રૂપ નહિ, પરંતુ 'ખેસવવું' બીજું રૂપ થાય છે.)

**ખસિય(-યે)લ**[૧] વિ. [જુઓ 'ખસિયું[૧]' + ગુ. 'અ(-એ)લ' કૃ. પ્ર.] ખસિયું, ખસના રોગવાળું

**ખસિય(-યે)લ**[૨] વિ. [જુઓ 'ખસિયું[૨]' + ગુ. 'અ(-એ)લ' ત. પ્ર.] ખસી કરેલું

**ખસિયાણું** જુઓ 'ખસિયાણું.'

**ખસિયું**[૧] વિ. [જુઓ 'ખસ[૨]' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ખસના રોગવાળું, ખસિયલ

**ખસિયું**[૨] વિ. [જુઓ 'ખસી' + ગુ. 'ઇયું[૨]' ત. પ્ર.] ખસી કરેલું

**ખસિયેલ**[૧-૨] જુઓ 'ખસિયલ.[૧-૨]'

**ખસી(-સ્સી)** ક્રિ. વિ. [અર. ખસી] વૃષણની ગોળીઓ વાઢકાપથી કાઢી લેવામાં આવી છે તેવું. (૨) (લા.) પું. હીજડો, ખાયલો, નપુંસક. (૩) સ્ત્રી. ખસી કરવાની ક્રિયા, 'કેસ્ટ્રેશન' [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) માણસ કે પશુના વૃષણ ઉપર વાઢકાપ કરી ગોળી કાઢી લેવી. (૨) હીજડો બનાવવું]

**ખસુ** ન. એક પ્રકારનું એ નામનું વાજિંત્ર

**ખસૂકલાં** ન., બ. વ. [રવા.] ચાડી-ચુગલી

**ખસૂડિયું, -યેલ** વિ. [જુઓ 'ખસ[૨]' + ગુ. 'ઊડિયું' + 'એલ' ત. પ્ર.] ખસના રોગવાળું, ખસિયું

**ખસૂર** વિ. [જુઓ 'ખસ[૨]' દ્વારા.] ખસિયું, ખસના રોગવાળું. (૨) (લા.) ગંદું

**ખસૂરિયું**[૧] વિ. + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખસના રોગવાળું

**ખસૂરિયું**[૨] ન. [જુઓ 'ખસવું' દ્વારા, બાલભાષામાં] ખસકવું-લપસવું એ (ગો. મા.)

**ખસૂસ** ક્રિ. વિ. [અર.] ખાસ કરીને, જરૂરથી, ખચીત

**ખસેડવું** જુઓ 'ખસવું'માં. **ખસેડાવું** પ્રે.નું કર્મણિ. **ખસેડાવવું** પુનઃપ્રે., સ, ક્રિ.

**ખસેડાવવું, ખસેડાવું** જુઓ 'ખસેડવું'માં.

**ખસેલું** વિ. [જુઓ 'ખસવું' ગુ. 'એલું' બી. ભૂ કૃ.] (લા.) મગજ ખસી ગયો હોય તેવું, ચસ્કેલ, ગાંડું

**ખસોખાર** પું. [ફા. ખસ્તાખાર્], **ખસોખાશાક** પું. ઘાસનું બિછાનું, તૃણ-શય્યા. (૩) કાટમાળ, મકાનનો ભંગાર. (૩) કચરો પૂંજો. (૪) વિ. વેર-વિખેર

**ખસોટવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખળવું'—એનો વિકાસ.] ખેંચી લેવું, ઝૂંટવી લેવું. (૨) ફાડી નાખવું

**ખસોટી** સ્ત્રી., **-ટો** પું. [જુઓ 'ખસોટવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] કેડ ઉપરના કપડાની ગેડમાંની ઓટી. [**-ટે** (રૂ. પ્ર.) કેડ ઉપર]

**ખસોરવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખસવું'—એનો વિકાસ.] ખસેડવું, દૂર કરવું. **ખસોરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખસોરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખસોરાવવું, ખસોરાવું** જુઓ ખસોરવું'માં. [ખસી પડેલું

**ખસ્ત** વિ. [ફા.] વેરણ-છેરણ, અસ્ત-વ્યસ્ત. (૨) સ્થાન-ભ્રષ્ટ,

**ખ-સ્વસ્તિક** પું. [સં.] જુઓ 'ખ-મધ્ય.'

**ખસ્સી** જુઓ 'ખસી.'

**ખળ**[૧] જુઓ 'ખલ.[૧]'

**ખળ**[૨] જુઓ 'ખોળ.'

**ખળ**[૩] (-ળ્ય) જુઓ 'ખોળ.'

**ખળકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ખડખડવું, ખણખણવું. (૨) (લા.) દીપવું, શોભવું. **ખળકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખળકો**[૧] પું. [રવા.] ખળ ખળ થઈ પાણીનું વહેવું એ

**ખળકો**[૨] પું. ઊચક રકમ. (૨) જથ્થો, સમૂહ [એમ

**ખળ ખળ** ક્રિ. વિ. [રવા.] અટકયા વિના એવા અવાજે વહે

**ખળખળતું** વિ. [જુઓ 'ખળખળવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] (લા.) ઘણું ગરમ થવાથી એવા અવાજ સાથે ઊકળતું (પાણી વગેરે)

ખળખળ-ભળભળ ક્રિ. વિ. [રવા.] એવો અવાજ થાય એમ. (૨) (ખળ્યખળ્ય–ભળ્યભળ્ય) સ્ત્રી. (લા.) લડાઈ, ઝઘડો

ખળખળવું અ. ક્રિ. [રવા., દે. પ્રા. खलक्खल] એવા અવાજથી ખૂબ ઊકળવું (પ્રવાહીનું). ખળખળાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

ખળખળિયું વિ. [જુઓ 'ખળખળવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] 'ખળ ખળ' એમ ખૂબ ઊકળતું. (૨) ન. નાનું વહેણ, ઝરણું

ખળ-ગૂળ વિ. અસ્ત-વ્યસ્ત, અ-વ્યવસ્થિત

ખળ-તરાઈ સ્ત્રી, [જુઓ 'ખળ'–દ્વારા.] લુચ્ચાઈ, કુટિલ-પણું. (૨) (લા.) બુદ્ધિ-ચાતુર્ય, કાર્ય-સાધક શક્તિ

ખળ-તા જુઓ 'ખલ-તા.'

ખળ-ધર્મીલું વિ. [સં. खल-धर्म + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] પાખંડ ધર્મનું અનુયાયી કે ચલાવનારું

ખળ-નાયક જુઓ 'ખલ-નાયક.'

ખળપણ ન. [જુઓ 'ખળ' + ગુ. 'પણ' ત. પ્ર.] ખળપણું, ખળતા, લુચ્ચાઈ

ખળ-ભગત પું. [સં. खल-भक्त, અર્વા. તદ્ભવ] ઢોંગી ભગત [(ખરો ભગત નહિ જ)

ખળભળ (ખળ્યભળ્ય) સ્ત્રી [જુઓ 'ખળભળવું.'] ખળભળાટ, હા-હોકારો. (૨) દોડ-ધામ, ધમ્મા-ચકડી. (૩) ગભરાટ

ખળભળવું અ. ક્રિ. [રવા., દે. પ્રા. खल-भल] 'ખળભળ' એવો અવાજ થવો (સમુદ્ર વગેરેનો). (૨) (લા.) મનનું હાલક-ડોલક થઈ જવું, અજંપો થવો. (૩) ઊથલ-પાથલ થઈ જવી. ખળભળાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

ખળભળાટ પું. [જુઓ 'ખળભળવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ખળભળવું એ, 'ઍજિટેશન'

ખળભળાવવું જુઓ 'ખળભળવું'માં.

ખળર ન. ચોકી કરવાને દીવાલમાં પાડેલું બાકું

ખળ(-લ)-વિદ્યા સ્ત્રી. [સં. खल-विद्या] છળ-કપટ, ધૂર્તતા

ખળવું[1] અ. ક્રિ. [સં. स्खल् > પ્રા. खल] અચકાવું, અટકાવું. (૨) ચૂકવું, ભૂલવું. (૩) નાશ પામવું, ટળવું. (૪) બહાર નીકળવું. ખળાવું[1] ભાવે., ક્રિ. ખળાવવું[1] સ. ક્રિ.

ખળવું[2] સ. ક્રિ. [સં. खल > ખળ, ના. ધા.] છેતરવું. ફોસલાવવું, છળવું. (૨) હસવું, દાંત કાઢવા. ખળાવું[2] કર્મણિ., ક્રિ. ખળાવવું[2] પ્રે., સ. ક્રિ.

ખળવું[3] સ. ક્રિ. ખેળ ચડાવવી. ખળાવું[3] કર્મણિ., ક્રિ. ખળાવવું[3] પ્રે. સ. ક્રિ.

ખળ-સંસર્ગ (-સંસર્ગ) જુઓ 'ખલ-સંસર્ગ.'

ખળળ-ખળ ક્રિ. વિ. [રવા.] અટકયા વિના વહેતું હોય એવા અવાજે [એવો અવાજ થાય એમ

ખળળળ ક્રિ. વિ. [રવા.] નદીના કે ઝરણાના પ્રવાહનો

ખળાઈ સ્ત્રી. [જુઓ 'ખળ[1]' ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ખળ-તા, લુચ્ચાઈ [ઓને લગતો ખર્ચ

ખળા-ખરાજાત સ્ત્રી. [જુઓ 'ખળું' + 'ખરાજાત.'] ખળાં-

ખળા-પાલી સ્ત્રી. [જુઓ 'ખળું' + 'પાલી.'] ખેડૂત પાસેથી ખળામાંથી લેવામાં આવતા દાણાનું એક માપ

ખળામણ (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખળું' દ્વારા.] ખળાવાડ

ખળાવવું[1-2-3] જુઓ 'ખળવું[1-2-3]'માં.

ખળા-વાડ (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખળું' + 'વાડ' (કુદરતી કાંટા વગેરેની)] ગામને પાદરે ખળાંઓનો વાડ કરી વાળી લીધેલો વાડો, ખરાવાડ

ખળાવું[1-2-3] જુઓ 'ખળવું[1-2-3]'માં.

ખળાં-ઢળાં ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ખળું' + 'ઢાળવું' ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર. અને બેઉને 'આં' બ. વ.] ખળાં ઊભરાઈ જાય એમ, પુષ્કળ છત હોય એમ. [૦ થઈ જવું (રૂ. પ્ર.) પુષ્કળ પ્રાપ્તિ થવી]

ખળિયાણ (-ણ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] રઢારોળ, કકળાટ. (૨) (લા.) તોફાન, ધાંધલ

ખળી[1] સ્ત્રી. [દે. પ્રા. खलिआ] અનાજને મસળી કે ખંખેરી સાફ કરવાનું સ્થાન, ખળું. (૨) કઠોળની દાળ કરવાની જગ્યા. (૩) ખાતરની ઢગલી

ખળી[2] સ્ત્રી. દૂધની ખળી

ખળું ન. [દે. પ્રા. खलअ-] જુઓ 'ખળી.[1]' [૦ પાકવું (રૂ.પ્ર.) ઘણો ફાયદો થવો. ૦ મા(-માં)ગવું (રૂ. પ્ર.) ખળાવાડમાં જઈ ખળે ખળે ભીખ માગવી. -ળે ખબર (રૂ. પ્ર.) પરિણામની ખબર છેવટના ભાગમાં] [ખુવારી, નુકસાન

ખળે-ખરાબી સ્ત્રી. [+ગુ. 'એ' સ. વિ., પ્ર. +જુઓ 'ખુવારી.']

ખળેળવું અ. ક્રિ. [રવાં] જુઓ 'ખરેરવું.' (૨) પાણીનું વહેવું (અવાજ સાથે)

ખળેળાટ પું., -ટી સ્ત્રી. [જુઓ 'ખળેળવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] પાણીના વહેવાથી થતો અવાજ

ખળેળો પું. [જુઓ 'ખળેળવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ખળેળાટ. (૨) ખળખળ પડતો દદૂડો

ખંક (ખઙ્ક) વિ. નબળું [બળખો કાઢવો

ખંકારવું (ખઙ્કારવું) અ. ક્રિ. [રવા.] ઉધરસ ખાવી. (૨)

ખંખ[1] (ખઙ્ખ) પું. પાયમાલી. (૨) બદલો વાળવો એ. (૩) તોફાની ઘોડો

ખંખ[2] (ખઙ્ખ) વિ. ઓખા જેવું નકામું. (૨) નિર્ધન. (૩) ઉજ્જડ. (૪) સત્ત્વ વિનાનું. (૫) ખાલી, પોકળ. (૬) કંજૂસ

ખંખ[3] (ખઙ્ખ્ય) સ્ત્રી. [સં. काङ्क्षा > પ્રા. कंखा દ્વારા] તીવ્ર ઇચ્છા. (૨) ખંત. (૩) ભૂખ. (૪) દબામણી. (૫) જુલમ. [૦ ભાંગવી (રૂ. પ્ર.) ભૂખ દૂર કરવી]

ખંખડ (ખઙ્ખડ) પું. હાડપિંજર

ખંખરોટવું સ. ક્રિ. જરા જરા ચોપડવું, ઓછું ખરડવું ખંખરોટાવું કર્મણિ., ક્રિ. ખંખરોટાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

ખંખરોટાવવું, ખંખરોટાવું જુઓ 'ખંખરોટવું'માં.

ખંખળાવવું સ. ક્રિ. [રવા.] જુઓ 'ખંખા(-ગા)ળવું.' (૨) ખૂબ ઉકાળવું. (૩) કઢાવો લેવું [હણહણાટ

ખંખાર (ખઙ્ખાર) પું. [રવા.] ખોંખારો. (૨) બળખો. (૩)

ખંખારવું (ખઙ્ખારવું) અ. ક્રિ. [જુઓ 'ખંખાર,' –ના. ધા.] ખોંખારવું. (૨) બળખો કાઢવો. (૩) મોઢામાં પાણી રાખી બંધ મોઢે ગળગળાવવું. (૪) હણહણવું. [ખંખારીને (ખઙ્ખારીને) (રૂ. પ્ર.) ચોખ્ખે ચોખ્ખું, સ્પષ્ટ સ્વરૂપે]

ખંખારો (ખઙ્ખારો) પું. [જુઓ 'ખંખાર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ખંખાર.'

**ખંખાળવું** (ખઙ્ખાળવું) [રવા.] જુઓ 'ખંગાળવું.'

**ખંખેરવું** (ખઙ્ખેરવું) સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખેરવું;' આદિ વર્ણનો દ્વિર્ભાવ.] ઝાટકીને ધૂળ વગેરે દૂર કરવું, ઝાટકવું. (૨) (લા.) ઠપકો દેવો. (૩) માર મારવો. (૪) માર મારી લૂંટી લેવું. **ખંખેરાવું** (ખઙ્ખેરાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ખંખેરાવવું** (ખઙ્ખેરાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખંખેરાવવું, ખંખેરાવું** (ખઙ્ખેરા-) જુઓ 'ખંખેરવું'માં.

**ખંખોરવું** (ખઙ્ખોરવું) સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખોરવું;' આદિ વર્ણનો દ્વિર્ભાવ.] બળતા લાકડાના કોયલાને સંકોરવો. (૨) નખથી ઉઝરડો કરવો. (૩) [illegible] કરી નાખવું. **ખંખોરાવું** (ખઙ્ખોરાવું) કર્મણિ., [illegible] **ખંખોરાવવું** (ખઙ્ખોરાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખંખોરાવવું, ખંખોરાવું** (ખઙ્ખોરા-) જુઓ 'ખંખોરવું'માં.

**ખંખોળવું** (ખઙ્ખોળવું) સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખોળવું;' આદિ વર્ણનો દ્વિભાવ.] ખૂણે ખાંચરે શોધી વળવું. **ખંખોળાવું** (ખઙ્ખોળાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ખંખોળાવવું** (ખઙ્ખોળાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખંખોળા** (ખઙ્ખોળા) પું., બ. વ. [જુઓ 'ખંખોળવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] ખોળંખોળા, શોધાશોધી. (૨) ખાંખાખોળા, ફાંફાં

**ખંખોળાવવું, ખંખોળાવું** (ખઙ્ખોળા-) જુઓ 'ખંખોળવું'માં.

**ખંખોળાં** (ખઙ્ખોળાં) ન., બ. વ. [જુઓ 'ખંખોળા.'] જુઓ 'ખંખોળા.'

**ખંખોળિયું** (ખઙ્ખોળિયું) ન. [રવા.] (ખાસ કરીને બાળકોની ભાષામાં) માથે પાણી રેડી નાહવું એ. [-યાં કરવાં (રૂ. પ્ર.) નાહવું]

**ખંખોળો** પું. [જુઓ 'ખખોળવું.'] તપાસ, ખંખોળા

**ખંગ** (ખઙ્ગ) વિ. [સં. खञ्ज,-લંગડું] ખાંગું, એક બાજુ નમેલું. [૦ થવું (રૂ. પ્ર.) આશ્ચર્ય-ચકિત થવું. ૦ વાળવો, ૦ વાળી આપવો (રૂ. પ્ર.) ઢગલો કરી આપવો. (૨) સારો બદલો આપવો. (૩) સર્વોત્તમ કરી આપવું]

**ખંગડ**[1] (ખઙ્ગડ) વિ. ક્રોધી, ઉગ્ર

**ખંગડ**[2] (ખઙ્ગડ્ય) સ્ત્રી. બહુ પાકી ઈંટ, ખંજર

**ખંગર**[1] (ખઙ્ગર) વિ. તદ્દન સૂકું

**ખંગર**[2] (ખઙ્ગર્ય) સ્ત્રી. તદ્દન પાકી ગયેલી ઈંટ, ખંગડ, ખંજર

**ખંગરવું** (ખઙ્ગરવું) સ. ક્રિ. ખાલી કરવું. (૨) ચરિયાણ ચરવું

**ખંગ(-ખ)ળાવવું** (ખઙ્ગ(-ખ઼)ળાવવું) જુઓ 'ખંગાળવું'માં.

**ખંગારો** (ખઙ્ગારો) પું. [રવા.] બળખો

**ખંગાલવું** (ખઙ્ગાલવું) સ. ક્રિ. [રવા.] ખાલી કરી દેવું. (૨) ધોઈ ધોવું. (૩) સ્ત્રીસંભોગ કરવો. [ખંગાલી ના(-નાં)ખવું (ખઙ્ગાલી-) (રૂ. પ્ર.) ધોવું. (૨) સંભોગ કરવો]

**ખંગા(-ખા)ળવું** (ખઙ્ગા(-ખ઼ા)ળવું) અ. ક્રિ. [રવા.] કોગળા કરવા. (૨) વીંછળવું. **ખંગ(-ખ)ળાવવું** (ખઙ્ગ(-ખ઼)ળાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ

**ખંચકાટ** પું. [જુઓ 'ખંચકાવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ખંચકો, ખંચામણ, આનાકાની

**ખંચકાવવું** જુઓ નીચે 'ખંચકાવું'માં.

**ખંચકાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ખંચકો'; -ના. ધા.] ખચકાવું, અચકાવું, ખમચાવું. **ખંચકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખંચકો** પું. [રવા.] ખંચકાવું એ, ખંચકાટ, આનાકાની. (૨) સપાટીનો નાનો ખાડો, ખચકો

**ખંચામણ** (ખઞ્ચામણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખંચાવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] ખંચાવું એ, ખંચકાટ, આનાકાની

**ખંચાવવું, ખંચાવું**[1] (ખઞ્ચા-) જુઓ 'ખાંચવું'માં.

**ખંચાવું**[2] (ખઞ્ચાવું) અ. ક્રિ. [રવા.] અચકાવું, ખચકાવું, ધોભવું. (૨) શંકામાં પડવું. (૩) શરમાવું, લજાવું, સંકોચ અનુભવવો

**ખંચાળું** (ખઞ્ચાળું) ન. [જુઓ 'ખાંચો' + ગુ. આળું ત. પ્ર.] ઘરની પાછળનો સાંકડો ભાગ, નવેળું

**ખંચેરવું** (ખઞ્ચેરવું) સ. ક્રિ. [રવા.] ખંખેરવું, ઝાપટવું. **ખંચેરાવું** (ખઞ્ચેરાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ખંચેરાવવું** (ખઞ્ચેરા-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખંચેરાવવું, ખંચેરાવું** (ખઞ્ચેરા-) જુઓ 'ખંચેરવું'માં.

**ખંજ** (ખઞ્જ) વિ. [સં.] લૂલું, લંગડું

**ખંજ-ત્વ** (ખઞ્જત્વ) ન. [સં.] લંગડાપણું

**ખંજન** (ખઞ્જન) ન. [સં.] એ નામનું એક સુંદર પક્ષી (હસતાં ગાલમાં ખાડા પાડવાના આકારને 'ખંજન'ની ઉપમા અપાઈ છે. 'ખંજન પડિયાં ગાલે' પ્રેમા.

**ખંજર**[1] (ખઞ્જર) પું. [દે. પ્રા. -સૂકું ઝાડ] સુકાઈ ગયેલો પદાર્થ. (૨) ખૂબ પાકી ગયેલી ઈંટ. (૩) ઈંટ કે પથ્થરનો ઊભો થર, ખરંજો. (૪) ધાતુનો કચરો

**ખંજર**[2] (ખઞ્જર) ન. મોટું મકાન

**ખંજર**[3] (ખઞ્જર) ન. [ફા.] કટારના ઘાટનો એકવડા હાથાનો છરો, જમૈયો, (લાંબો બે-ધારો)

**ખંજર-બાજી** (ખઞ્જર-) સ્ત્રી. [ફા.] ખંજર હુલાવી દેવાની ક્રિયા

**ખંજરી**[1] (ખઞ્જરી) સ્ત્રી. ઘૂઘરીવાળી નાની ડફ (એક વાદ્ય). (૨) રેશમ રંગવાની એક રીત. (૩) ચટાપટાવાળું રંગેલું એક રેશમી કાપડ

**ખંજરી**[2] (ખઞ્જરી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખંજર[2]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ઘાસ રાખવાની જગ્યા

**ખંજવાળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખંજવાળવું.'] વલૂર, ખંજોળ, ચેળ. [૦ આવવી (રૂ. પ્ર.) ખંજવાળવાની લાગણી થવી. ૦ થવી (રૂ. પ્ર.) કામ કરવા ચટપટી થવી]

**ખંજવાળવું** સ. ક્રિ. [રવા.] વલૂરવું, ખંજોળવું (નખથી). [માથું ખંજવાળવું (રૂ. પ્ર.) આશ્ચર્ય સાથે વિચારમાં પડી જવું.] **ખંજવાળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખંજવાળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખંજવાળાવવું, ખંજવાળાવું** જુઓ 'ખંજવાળવું'માં.

**ખંજા** (ખઞ્જા) સ્ત્રી., પું. [સં., સ્ત્રી.] એ નામનો એક ગણમેળ છંદ. (પિં.)

**ખંજિકા** (ખઞ્જિકા) સ્ત્રી., પું. [સં., સ્ત્રી.] એ નામનો એક ગણમેળ છંદ. (પિં.)

**ખંજો** (ખઞ્જો) પું. ગીધ પક્ષી

**ખંજોળ** (ખઞ્જોળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખંજોળવું'] ખંજવાળ, વલૂર, ચેળ

**ખંજોળવું** (ખઞ્જોળવું) સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખંજવાળવું;' -ગુ. પ્રક્રિયામાં સંસ્કૃત પ્રકારનું સંપ્રસારણ] ખંજવાળવું, વલૂરવું (નખથી). **ખંજોળાવું** (ખઞ્જોળાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ખંજોળાવવું** (ખઞ્જોળાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખંજોળાવવું, ખંજોળાવું** (ખઞ્જોળા-) જુઓ 'ખંજોળવું'માં.

**ખંટકાવ** પું. [જુઓ 'ખંટાવું' + ગુ. સ્વાર્થે 'ક' + 'આવ'

કૃ. પ્ર.] ખંટાવું એ, સમાવું એ, સમાવેશ. (૨) નિભાવ

**ખંટાવું** (ખણ્ટાવું) અ. ક્રિ. સમાવું. (૨) પોષાવું, નિભાવ થવો, નભવું. ખંટાવવું (ખણ્ટાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખંટોળ** (ખણ્ટોળ) પું. ખાંચો, ખાંચરો, ખચકો

**ખંડ** (ખણ્ડ) પું. [સં.] ટુકડો, હિસ્સો, ભાગ. (૨) વિભાગ. (૩) પરિચ્છેદ, વાક્ય સમૂહ, 'ક્લૉઝ,' 'પેરૅગ્રાફ.' (ગો. મા., ખ. ક. ઠા.), પેરા. (૪) પૃથ્વીના વિશાળ ખંડોમાંનો પ્રત્યેક (એશિયા યુરોપ આફ્રિકા અમેરિકા અને ઑસ્ટ્રેલિયા; વળી જૂના એવા વિશાળ દેશ-વિભાગ : ભરતખંડ ઇલાખંડ વગેરે). (૫) એક ચોલી કે કાપડું થાય તેવડો મોળિયાં સાથેનો ટુકડો. (૬) રેશમી કોરવાળું કાળું સુતરાઉ કાપડ. (૭) પુષ્ટિમાર્ગીય મંદિરોમાં ઠાકોરજીને બિરાજવાની પીઠિકા કે સિંહાસનની આગળ લંબચોરસ ઘાટની લાકડાની ઊભી પાટ (આગળ રમકડાં શેતરંજ વગેરે રાખવાની જરા નીચી લંબચોરસ પહોળી પાટ ગોઠવવામાં આવે છે તે), ખંડ-પાટ. (૮) મોટા મકાનનો તે તે મોટો ઓરડો

**ખંડક** (ખણ્ડક) પું. [સં.] નાનો ઓરડો

**ખંડ-કથા** (ખણ્ડ-) સ્ત્રી. [સં.] નવલકથાનાં બધાં લક્ષણ જેમાં ન હોય તેવી કથા, મોટી નવલિકા. (૨) નવલિકા. (૩) ટૂંકી વાર્તા, 'શૉર્ટ સ્ટોરી' (વિ. મ.)

**ખંડ-કાવ્ય** (ખણ્ડ-) ન. [સં.] મહાકાવ્યનાં બધાં લક્ષણ જેમાં ન હોય તેવું ભિન્ન ભિન્ન વૃત્તો-છંદોવાળું પ્રસંગાત્મક કાવ્ય

**ખંડ-ગુણાકાર** (ખણ્ડ-) પું. [સં.] સરળતા ખાતર મોટો ગુણાકાર ટાળવા ગુણક રકમના ખંડ પાડી ગુણી એવા જવાબના સરવાળાથી કાઢવામાં આવતો ગુણાકારનો જવાબ. (ગ.)

**ખંડ-ગ્રહ** (ખણ્ડ-) પું. [સં.] એક અંશનો જ સ્વીકાર કરી પ્રધાન સ્થાને સ્થાપવાનો દોષ, 'ઍબ્સ્ટ્રૅક્શન' (આ. બા.) (તર્ક.)

**ખંડ-ગ્રહણ** (ખણ્ડ-) ન. [સં.] સૂર્ય કે ચંદ્ર સંપૂર્ણ અસ્ત ન થયા હોય તેવું ગ્રહણ, ખંડગ્રાસવાળું ગ્રહણ. (૨) જુઓ 'ખંડ-ગ્રહ,' 'ઍબ્સ્ટ્રૅક્શન' (આ. બા.)

**ખંડ-ગ્રાસ** (ખણ્ડ-) પું. [સં.] જુઓ 'ખંડ-ગ્રહણ.'

**ખંડ-જાતિ** (ખણ્ડ-) સ્ત્રી. [સં.] પાંચ કે પંચમાંશ માત્રાના ખંડવાળી તાલની એક જાતિ. (સંગીત.)

**ખંડણ** સ્ત્રી. [સં. खण्डन > પ્રા. खंडण ન.] ખંડન, ભંગાણ. (૨) ખામી, ખોટ

**ખંડણી** સ્ત્રી. [દે. પ્ર. खड्ड, મર્દન કરવું, મસળવું] હરાવેલા રાજા પાસેથી તાબેદારીના દાવે વસૂલ કરવામાં આવતી હતી તે રકમ, પેશકદમી. [૦ **ભરવી** (રૂ. પ્ર.) ખંડણીની રકમ ચૂકવવી. ૦ **લેવી** (રૂ. પ્ર.) ખંડણીની રકમ વસૂલ કરવી ]

[ભરનાર સામંત રાજા

**ખંડણિયો** પું. [જુઓ 'ખંડણી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખંડણી

**ખંડ-તાલ** (ખણ્ડ-) પું. [સં.] એ નામનો એક તાલ. (સંગીત.)

**ખંડ-તિથિ** (ખણ્ડ-) સ્ત્રી. [સં.] સૂર્યોદય સમયે હોય અને મધ્યાહ્ન પછીની તિથિ બેસી ગઈ હોય તેવી તિથિ. (જ્યો.)

**ખંડ-ત્રિકોણ** (ખણ્ડ-) પું. [સં.] > કે < આવો ખુલ્લો ત્રિકોણ. (ગ.)

**ખંડ-ધારા** (ખણ્ડ-) સ્ત્રી. [સં.] કાતર

**ખંડન** (ખણ્ડન) ન. [સં.] ભાંગવું તોડવું એ, ભાંગ-તોડ. (૨) સામાનાં સિદ્ધાંત કે દલીલને તોડી નાખવાની ક્રિયા, મત-ખંડન, રદિયો, પ્રત્યાખ્યાન, 'કૉન્ફ્યુટેશન'

**ખંડન-પ્રિય** (ખણ્ડન-) વિ. [સં.] સામાનાં સિદ્ધાંત કે દલીલનું ખંડન કરવાની વૃત્તિવાળું, 'ડિસ્ટ્રક્ટિવ' (ન. દે.)

**ખંડન-મય** (ખણ્ડન-) વિ. [સં.] જેમાં બીજાનાં સિદ્ધાંતો કે દલીલોને તોડી નાખવાનું ઠેર ઠેર હોય તેવું

**ખંડન-મંડન** (ખણ્ડન-મણ્ડન) ન. [સં.] પારકાનાં સિદ્ધાંતો કે દલીલોનું ખંડન કરી પારકાનાં કે પોતાનાં સિદ્ધાંતો કે દલીલોનું સમર્થન કરવામાં આવે તેવું કાર્ય

**ખંડન-વાક્ય** (ખણ્ડન-) ન. [સં.] જેમાં પારકાનાં સિદ્ધાંતો કે દલીલોનું ખંડન છે તેવું વાક્ય, વિરુદ્ધ વાણી, રદિયો

**ખંડન-શક્તિ** (ખણ્ડન-) સ્ત્રી. [સં.] વાદ-વિવાદમાં ખંડન કરવાની શક્તિ. (૨) સજીવ વસ્તુમાં રાસાયણિક ફેરફારો કરવાની શક્તિ

**ખંડના** (ખણ્ડના) સ્ત્રી. [સં. खण्डन ન.] જુઓ 'ખંડણ.'

**ખંડનાત્મક** (ખણ્ડના-) વિ. [સં. खण्डन+आत्मन्-क] જુઓ 'ખંડનમય,' = 'ડિસ્ટ્રક્ટિવ' (ચં. ન.)

**ખંડનીય** (ખણ્ડનીય) વિ. [સં.] ખંડન કરવા જેવું, ભાંગી તોડી પાડવા જેવું

[જમદગ્નિ ઋષિનો પુત્ર પરશુરામ

**ખંડ-પરશુ** (ખણ્ડ-) પું. [સં.] શિવ, મહાદેવ, રુદ્ર. (૨)

**ખંડ-પાટ** (ખણ્ડ-) પું. [સં. + સં. पट्ट] પુષ્ટિમાર્ગીય મંદિરોમાં ઠાકોરજીને બિરાજવાની પીઠિકા કે સિંહાસન આગળની ચોકીની આગળ રમકડાં ચોપાટ-બાજી વગેરે મૂકવામાં આવે છે તે જરા નીચી અને પહોળી પાટ. (પુષ્ટિ.)

**ખંડ-પાંડિત્ય** (ખણ્ડ-પાણ્ડિત્ય) ન. [સં.] અધૂરી પંડિતાઈ, ઉપર-ચોટિયું જ્ઞાન

**ખંડ-પ્રલય** (ખણ્ડ-) પું. [સં.] સંપૂર્ણ પ્રલય ન થતાં અમુક ભાગનો પ્રલય, અવાંતર પ્રલય. (વેદાંત.)

**ખંડ-પ્રસ્તાર** (ખણ્ડ-) પું. [સં.] એક પ્રકારનો તાલ. (સંગીત.)

**ખંડ-મંડલ(-ળ)** (ખણ્ડ-મણ્ડલ, -ળ) ન. [સં.] સંપૂર્ણ વર્તુલ ન હોય તેવો આકાર, અપૂર્ણ ગોળાકાર

**ખંડરી** સ્ત્રી. તેલમાં તળેલાં ઢોકળાંના ટુકડા, ઢોકળી

**ખંડ-લવણ** (ખણ્ડ-) ન. [સં.] સંચળ-ખાર

**ખંડ-વાસી** (ખણ્ડ-) વિ. [સં., પું.] પૃથ્વી ઉપરના હર-કોઈ એક ખંડનું રહેવાસી

**ખંડવું** (ખણ્ડવું) સ. ક્રિ. [સં. खण्ड > પ્રા. खंड સ. અને પ્રા. તત્સમ] ભાંગવું, તોડવું, ટુકડા કરવા. (૨) ઊધડું સામટું પ્રમાણમાં સોદો ભાવે ખરીદવું. (૩) માગતા લેણામાં અમુક ઓછું આપી પતાવવું. [**ખંડી આપવું** (ખણ્ડી-) (રૂ. પ્ર.) જથ્થાબંધ માલ ઓછી કિંમતે આપવો. (૨) દેવા પેટે કિંમત ઠરાવી અમુક વસ્તુ આપવી. (૩) ઓછું આપી દેવાની પતાવટ કરવી. **ખંડી મૂકવું, ખંડી રાખવું** (ખણ્ડી-) (રૂ. પ્ર.) પ્રથમથી જથ્થાબંધ માલ સસ્તી કિંમતે ખરીદી સંઘરી રાખવો. **ખંડી લેવું, ખંડી વાળવું** (ખણ્ડી-) (રૂ. પ્ર.) જથ્થાબંધ માલ ઊચક કિંમતે લઈ રાખવો] **ખંડાવું**[1] (ખણ્ડાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ખંડાવવું**[2] (ખણ્ડાવવું)

પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખંડ-વૃષ્ટિ** (ખણ્ડ-) સ્ત્રી. [સં.] પ્રત્યેક વરસાદ પછી વધુ દિવસોને ગાળે કોરું થઈ ગયા પછીનો તે તે વરસાદ (આમાં દુકાળનો ભય રહે છે.)

**ખંડવો** પું. મધ્યપ્રદેશમાં આવેલા ખંડવા નામના નગરની આસપાસ થતી ઘઉંની એક જાણીતી જાત. (સંજ્ઞા.)

**ખંડ-વ્યાપી** (ખણ્ડ-) વિ. [સં., પું.] પૃથ્વી ઉપરના તે તે ખંડમાં વ્યાપક હોય તેવું (તે તે ખંડ પૂરતું મર્યાદિત)

**ખંડ-શર્કરા** (ખણ્ડ-) સ્ત્રી. [સં. खण्ड = ટુકડા + शर्करा = ખાંડ'–ખાંડને બદલે જામેલા પાસાદાર ટુકડા] સાકર

**ખંડ-શિખરિણી** (ખણ્ડ-) સ્ત્રી., પું. [સં., સ્ત્રી.] શિખરિણી છંદનાં ચરણોને ૬ અને પછીના ૧૧ અક્ષરોના ટુકડા પાડી તે તે ટુકડાના આવર્તનવાળો નવો ઊભો કરેલો છંદઃ-પ્રકાર. (પિં.) [થયું છે તેવી, વ્યભિચારિણી, કુલટા

**ખંડ-શીલા** (ખણ્ડ-) વિ., સ્ત્રી. [સં.] જેનું શિયળ ખંડિત

**ખંડ-હરિગીત** (ખણ્ડ-) પું., ન. [સં. °गीति સ્ત્રી.] ૨૮ માત્રાના હરિગીત માત્રામેળ છંદની પહેલી બે માત્રા જતી કરી સાધવામાં આવેલો છંદ. (પિં.)

**ખંડંખંડા** (ખણ્ડમ્-ખણ્ડા) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાંડવું,–દ્વિર્ભાવ.] વારંવાર કે ઉપરાઉપરી ખાંડવાની ક્રિયા

**ખંડાખંડી** (ખણ્ડાખણ્ડી) સ્ત્રી. [સં. खण्डाखण्डि > પ્રા. खंडाखंडि] સતત ભાંગ્યા કરવાની ક્રિયા, તોડાફોડી

**ખંડારી** (ખણ્ડારી) સ્ત્રી. ધ્રુપદ પ્રકારની એક ગાન-પદ્ધતિ. (સંગીત.)

**ખંડાવવું**¹, **ખંડાવું**¹ (ખણ્ડા-) જુઓ 'ખંડવું'માં.

**ખંડાવવું**²⁻³, **ખંડાવું**²⁻³ (ખણ્ડા-) જુઓ 'ખાડવું'¹⁻²'માં.

**ખંડિત** (ખણ્ડિત) વિ. [સં.] જેનો એક કે વધુ ભાગ તૂટ્યો છે તેવું, ખાંડું. (૨) છિન્નભિન્ન થયેલું. (૩) તૂટક તૂટક, 'ઇન્ટરપ્ટેડ.' (૪) વચ્ચે તૂટી પડેલું, 'બ્રોકન.' (૫) (લા.) વિવાદમાં હારેલું. (૬) માન-ભંગ થયેલું. (૭) નાઉમેદ થયેલું [હોય તેવું, વ્રત-ભંગ

**ખંડિત-વ્રત** (ખણ્ડિત-) વિ. [સં.] જેનું વ્રત ભાંગી પડયું

**ખંડિતા** (ખણ્ડિતા) સ્ત્રી. [સં.] પોતાનો પ્રિયતમ બીજી સ્ત્રી પાસે જઈને આવ્યા પછી એને વક્રોક્તિથી કહેતી નાયિકા. (કાવ્ય.)

**ખંડિય(-યે)ર** ન. [જુઓ 'ખંડિયું' દ્વારા.] ભાંગી પડેલા મકાન કે મહાલયનું ખોખું, ભાંગી-તૂટી ઇમારત, ખંડેર

**ખંડિયું** વિ. [સં. खण्डितक- > પ્રા. खंडियअ-] જિતાઈ ગયું હોય તેવું (રાજ્ય), મોટા રાજ્યની સત્તા નીચેનું સામંત-પ્રકારનું (રાજ્ય.)

**ખંડિયેર** જુઓ 'ખંડિયર.'

**ખંડી** (ખણ્ડી) સ્ત્રી. [સં. खण्डिका > પ્રા. खंडिआ] ગઢમાં પાડેલી નાની બારી. (૨) ખાંજું, ઠેંથરું, દહીંથરું

**ખંડૂરિયું** વિ. મોઢામાં વવળાટ કરે તેવું, ચરપરું (કાચા સૂરણ જેવા પદાર્થ)

**ખંડેર** (ખણ્ડેર) જુઓ 'ખંડિયર.'

**ખંડેરિયું** (ખણ્ડેરિયું) ન. સૂરણ (કંદ)

**ખંડે(ળ)વાલ** (ખણ્ડે(ળ)વાલ) પું. [રાજ.] વણિકોની રાજસ્થાનની એક જ્ઞાતિ અને એનો પુરુષ (જયપુર પાસેના 'ખંડેવાલ' ગામના નામ ઉપરથી)

**ખંડોકલી, -ળી** (ખણ્ડો-) સ્ત્રી. એ નામની એક વેલ

**ખંડ્ય** (ખણ્ડ્ય) વિ. [સં.] જુઓ 'ખંડનીય.'

**ખંઢેર** (ખણ્ઢેરથ) સ્ત્રી. ત્રાંસી નજરે નાખી ચાલતી ભેંસ

**ખંઢોર** (ખણ્ઢોર) વિ. કાઢવવાળું

**ખંત** (ખન્ત) સ્ત્રી. [સં. क्षान्ति > પ્રા. खंति] (લા.) ઉત્સાહ-વાળી ચીવટ કે લાગણી, ખાંત, હોંશ, ઉમંગ, 'ડિલિજન્સ'

**ખંતિયું** (ખન્તિયું) વિ. [જુઓ 'ખંત' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **ખંતી** (ખન્તી) વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.], **ખંતીલું** (ખન્તીલું) વિ. [+ ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] ખંતવાળું, ઉત્સાહી, ઉમંગી, હોંશીલું [ખાઈ. (૨) ખાડો

**ખંદક** (ખન્દક) પું. [અર.] કોટ કે કિલ્લાને ફરતી આવેલી

**ખંદેડવું** (ખન્દેડવું) સ. ક્રિ. [રવા.] કાઢી મૂકવું. (૨) શિકાર કરવો. **ખંદેડાવું** (ખન્દેડાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ખંદેડાવવું** (ખન્દેડાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખંદેડાવવું, ખંદેડાવું** (ખન્દે-) જુઓ 'ખંદેડવું'માં.

**ખંધ-કરણી** સ્ત્રી. [સં. स्कन्ध + करणी > પ્રા. खंध-करणी, પ્રા. તત્સમ] જૈન સાધ્વીઓની ઓઢવાની કામળી. (જૈન)

**ખંધ-ખંધવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ગભરાવું, ભય અનુભવવો

**ખંધ-ગૂગલું** વિ. પહોળી પીઠવાળું

**ખંધાઈ** (ખન્ધાઇ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખંધું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ખંધાપણું, ખંધા-વેડા. (૨) ધૂર્તતા

**ખંધાડિયો** (ખન્ધાડિયો) પું. રાનીપરજ કોમમાં રખાતો ઘર-જમાઈ (બેએક વરસ ન ફાવે તો કાઢી મૂકી પણ શકાય. ન. મા.)

**ખંધાપો** (ખન્ધાપો) પું. [જુઓ 'ખંધું' + ગુ. 'પો' ત. પ્ર.] જુઓ 'ખંધાઈ.'

**ખંધાર** (ખન્ધાર) પું. [સં. स्कन्धावार > પ્રા. खंधार, પ્રા. તત્સમ] લશ્કરનો પડાવ, છાવણી. (૨) ઘોડો

**ખંધાર-માણ** (ખન્ધાર-) પુ. [જુઓ 'ખંધાર' દ્વારા.] સૈન્ય ગોઠવવાની કળા, વ્યૂહ-રચના

**ખંધું** વિ. [+ ફા. 'કન્દહ્' = હસેલું] (લા.) લુચ્ચાઈ કળાવા ન દે તેવું લુચ્ચું, હોશિયારીવાળું ધૂર્ત

**ખંધો** (ખન્ધો) પું. [સં. स्कन्धक- > પ્રા. खंधअ-] ઢોરને નીરણ નાખવા માટે પથ્થર કે માટીથી બાંધેલો હાંસવાળો ખાડો, ગમાણ [બળદની ખૂંધ

**ખંધોલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખંધોલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]

**ખંધોલું** ન. [સં. स्कन्धक- > પ્રા. खंधअ- + અપ उल्लअ- ત. પ્ર.] કાંધ, ખાંધ, ખભાનું મથાળું. (૨) બળદની ખૂંધ. (૩) (લા.) બળદને કાંધ પાડવા માટે ખાંધે મુકાતું લાકડું

**ખંધોલો** પું. [જુઓ 'ખંધોલું.'] સ્કંધ, કાંધ, કંધો, ખભાનો ઉપરનો ભાગ

**ખંપાળ** પું. પૂંછડે ખંપાળી જેવો આકાર હોય તેવો ઘોડો

**ખંપાળિયું** વિ. [જુઓ 'ખંપાળી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખંપાળીની પ્રકૃતિનું, જ્યાંત્યાંથી એકઠું કરી લાવનારું. [**-યા ગણેશ** (રૂ. પ્ર.) જ્યાંત્યાંથી ઘણા પૈસા કમાવી લાવનાર માણસ]

**ખંપાળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખંપાળો' + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ખાંપાખાંપાવાળું કચરો વગેરે એકઠો કરવાનું ખેતીનું એક સાધન, પંજેટી. (૨) માથું ઓળવાની મોટી કાંસકી

**ખંપાળો** પું. [જુઓ 'ખાંપો' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] માથું ઓળવાનો મોટો કાંસકો

**ખંબાળવું** (ખમ્બાળવું) સં. ક્રિ. ધોવું. **ખંબાળાવું** (ખમ્બાળાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ખંબાળાવવું** (ખમ્બાળાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખંબાળાવવું, ખંબાળાવું** (ખમ્બા-) જુઓ 'ખંબાળવું'માં.

**ખંભ** (ખમ્ભ) પું. [સં. स्कम्भ > પ્રા. खंभ, પ્રા. તત્સમ] થાંભલો

**ખંભાત** (ખમ્ભાત) ન. [સં. स्कम्भादित्य > પ્રા. खंभाइत्त > જૂ. ગુ. 'ખંભાયત'] ગુજરાતનું એ નામના અખાતનું અંદરના પૂર્વ કાંઠા ઉપરનું એ નામનું એક શહેર. (સંજ્ઞા.)

**ખંભાત(-તે)ણ** (ખમ્ભાત(-તે)ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખંભાતી' + ગુ. 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ખંભાતની રહેવાસી સ્ત્રી

**ખંભાતી** (ખમ્ભાતી) વિ. [જુઓ 'ખંભાત' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખંભાતને લગતું, ખંભાતનું. [૦ તાળું (રૂ. પ્ર.) બોલવાની સર્વથા અશક્તિ. (૨) નફ્ફોદ વળી જવું એ]

**ખંભાર¹** (ખમ્ભાર) પું. કાછિયો

**ખંભાર²** (ખમ્ભાર) પું. અંદેશો, સંશય. (૨) ભય, ડર. (૩) વ્યાકુળતા. (૪) શોક

**ખંભારી¹** (ખમ્ભારી) ન. સીવણ

**ખંભારી²** (ખમ્ભારી) સ્ત્રી. એ નામનું એક વૃક્ષ

**ખંભાવતી** (ખમ્ભાવતી) સ્ત્રી. [સં. स्कम्भावती- પૂર્વ ભાગનો પ્રા. खंभा- થતાં] જુઓ 'ખમાચ' (રાગ કે રાગિણી).

**ખંમસ** (ખમ્મસ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખમવું' દ્વારા.] ધીરજ, સબૂરી

**ખંમા** (ખમ્મા) જુઓ 'ખમા.'

**ખંભી** (ખમ્ભી) સ્ત્રી. [સં. स्कम्भिका > પ્રા. खंभिआ] જમીન ઉપર થાંભલીની જેમ એક હાથ ખોડીને બેસવું એ

**ખંભી-દાસ** (ખમ્ભી) પું. [+ સં.] (લા.) મસાણમાં (ખોડેલી ખાંભીઓ પાસે) રહેનારો માણસ

**ખંભીર** (ખમ્ભીરય) સ્ત્રી. ટેવ, આદત, હેવા

**ખંભો¹** પું. [સં. स्कम्भक- > પ્રા. खंभअ-] પથ્થર કે લાકડાનો ખોડેલો ખંભ જેવો નાનો આકાર, ખાંભો

**ખંભો²** [સૌ.] જુઓ 'ખભો.'

**ખા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાવું.'] ખેતરોમાં જનાવરોની પાક ખાઈ જવાની પ્રવૃત્તિ. (૨) એક જાતનું ખેતરાઉ મોલ ખાઈ જનારું જીવડું, ખપેડી

**ખાઈ¹** સ્ત્રી. [જુઓ ખાવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] ખાવાની વૃત્તિ, ખા. (૨) આજીવિકાનું સાધન

**ખાઈ²** સ્ત્રી. [સં. खातिका > પ્રા. खाइआ] પહાડી પ્રદેશમાં આવેલો સાંકડો લાંબો ને ઊંડો ખાડો. (૨) કિલ્લા-કોટને ફરતી ખોદેલી રક્ષણાત્મક રચના, પરિખા, 'ડાઇક.' (૩) એ પ્રકારની લશ્કરી વ્યૂહ-રચના (જેમાં માણસ ઊભો રહી શકે તેટલી ઊંડાઈનો પૂરતી સંખ્યાના સૈનિકો ઊભા રહી શકે તેવો લાંબો ખાડો, 'ડિચ.' (૪) (લા.) મતભેદ

**ખાઈ-બંધી** (-બન્ધી), સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાઈ²' + ફા. 'બન્દ્' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] રક્ષણાત્મક ખાઈ કરવામાં આવી હોય તેવી લશ્કરી વ્યૂહ-રચના

**-ખાઉ** વિ. [જુઓ 'ખાવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર., ખાસ કરીને સમાસમાં બીજા કે છેલ્લા પદ તરીકે : 'માણસ-ખાઉ' વગેરે] ખાનાર, ખાવાની પ્રકૃતિનું

**ખાઉકડ(-ણ)** વિ. [જુઓ 'ખાવું' દ્વારા.] ખા ખા કર્યા કરનારું, ખાઉધર, ખાઘોડિયું, ખાઘોડકું. (૨) (લા.) લાંચિયું

**ખાઉકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાવું' દ્વારા.] આજીવિકાનું સાધન. (૨) (લા.) ખાયકી, લાંચ

**ખાઉધર, -રું** ન. [જુઓ 'ખાવું' દ્વારા.] જુઓ 'ખાઉકડ.'

**ખાઉધર(-રા)-વેડા** પું., બ. વ. [+ જુઓ 'વેડા.'] ખા ખા કરવાની આદત, ખાઘોડિયા-વેડા

**ખાઉં ખાઉં** (ખાઉં-ખાઉં) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ખાવું'નું વર્ત. કર્તરિ ૧ લો પું., એ. વ. ૨૫ = 'હું ખાઉં'.] ખા ખા કરવું એ

**ખાએશ** જુઓ 'ખ્વાહેશ.'

**ખાક(-ખ)** સ્ત્રી. [ફા. 'ખાક્' = માટી] રાખ, વાની, ભસ્મ. (૨) ધાતુને બાળી બનાવેલી ભસ્મ. [૦ ઉડાડીને ફરવું (રૂ. પ્ર.) રખડયા કરવું. ૦ ઊડવી (રૂ. પ્ર.) નાશ થવો. (૨) નામોશી થવી. ૦ ચાટવી (રૂ. પ્ર.) નષ્ટ બનવું. ૦ થવું (રૂ. પ્ર.) નષ્ટ થઈ જવું. ૦ ફેંકવી (-ફેંકવી) (રૂ. પ્ર.) શાપ આપવો. (૨) કજિયો બંધ કરવો. ૦ ફાકવી (રૂ. પ્ર.) જૂઠું બોલવું. ૦ શિર પર ઉડાડવી (રૂ. પ્ર.) અફસોસ કરવો]

**ખાક(-ખ)ટી** સ્ત્રી., **-ટું** ન. તદ્દન નાની કાચી કેરી, ખાખડી, મરવો

**ખાકશીર** (-રય) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ખાકશો** પું. ઈંટ બનાવવાની માટી તૈયાર કરનારો મજૂર

**ખાક-સાર** વિ. [ફા.] (લા.) ધૂળ જેવું નમ્ર, વિવેકી. (૨) પું. નમ્રતાના નમૂનારૂપ મુસ્લિમ સ્વયંસેવક. (૩) એ જાતનું મુસ્લિમ સ્વયંસેવક મંડળ અને એનો સભ્ય. (સંજ્ઞા.)

**ખાકાન** પું. [તુર્કી.] સુલતાન, બાદશાહ. (૨) પાટવી-કુંવર

**ખાકાની** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર] સુલતાની, બાદશાહી

**ખાકી(-ખી)** વિ. [ફા. ખાકી] ખાખના રંગનું. (૨) ઘેરા લીલી ઝાંયના પીળા રંગનું. (૩) શરીરે ખાખ ચોળનારું (રામાનંદી ફક્કડ બાવાઓનો એવો એક પ્રકાર : ખાખી બાવો)

**ખાખ** જુઓ 'ખાક.'

**ખાખટી(-ઠી, -ડી)** જુઓ 'ખાકટી.'

**ખાખટું, -ઠું** જુઓ 'ખાકટું.'

**ખાખઠી(-ડી)** જુઓ 'ખાખટી'-'ખાકટી.'

**ખાખઠું** જુઓ 'ખાખટું'-'ખાકટું.'

**ખાખડી** સ્ત્રી. જુઓ 'ખાખટી'-'ખાકટી.'

**ખાખડો** પું. એ નામનું એક ઝાડ

**ખાખ-ઢેરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાખ' + હિં. 'ઢેરા' પું. + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] રાખનો ઢગલો

**ખાખણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ, વરખડી

**ખાખન** ન. એ નામનું એક ઝાડ, પીલુડી

**ખાખર¹** પું. [દે. પ્રા. खक्खर] પલાશ વૃક્ષ, ખાખરો, કેસૂડો. (૨) લાખ બનાવવામાં વપરાતી એક બીજી વનસ્પતિ [૦ની ખિસકોલી (રૂ. પ્ર) બિન-અનુભવી]

**ખાખર[૨]** (-રય) સ્ત્રી. માર, શિક્ષા [ ૦ કાઢવી (રૂ. પ્ર.) માર મારવો. ૦ ખેરવી (રૂ. પ્ર.) આબરૂ પાડવી. (૨) અતિ સંભોગ કરવો. (૩) માર મારવો ]

**ખાખર-વીખર, ખાખર-વીખી** ક્રિ. વિ. [ + જુઓ 'વીખરવું' -દ્વિર્ભાવ.] તદ્દન જુદું જુદું વીખરાઈ ગયેલું

**ખાખર(-રા)-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [ + જુઓ 'વેલ.[૧]'] એ નામની એક વેલી

**ખાખરિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ખાખર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખાખરાનાં પતરાવડાં–પડિયા બનાવી વેચનાર માણસ

**ખાખરી[૧]** સ્ત્રી. જુઓ 'ખાખર.[૨]'

**ખાખરી[૨]** સ્ત્રી. [ દે. પ્રા. खक्खरिआ ] ઘઉં કે બાજરીની પાતળી તદ્દન શેકી નાખેલી રોટલી, નાનો ખાખરો. (૨) તમાકુનાં સુકાઈ ગયેલાં પાંદડાં

**ખાખરો[૧]** પું. [ જુઓ 'ખાખર[૧]' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ખાખર.[૧]' [ -રા ખોળ (-ળ્ય) (રૂ. પ્ર.) સર્વસ્વનો નાશ, ખેદાન-મેદાન. -રાની ખિસકોલી, -રાની ખિસકોલી (રૂ. પ્ર.) બિન-અનુભવી]

**ખાખરો[૨]** પું. [ દે. પ્રા. खक्खरअ- ] ઘઉં કે બાજરીના લોટની તદ્દન શેકેલી મોટી રોટલી. ૦ કાઢવો (રૂ. પ્ર.) સખત માર મારવો ]

**ખાખરોટવું** જુઓ 'ખખરોટવું.'

**ખાખસૂસ** ક્રિ. વિ. [ જુઓ 'ખખૂસ'– આદિ અક્ષરનો દ્વિર્ભાવ ] ખસૂસ, જરૂર

**ખા ખા** ક્રિ. વિ. ['ખાઉં ખાઉં'નું લાઘવ અથવા આજ્ઞાર્થ બી. પું., એ. વ. નું દ્વિત્વ] જુઓ 'ખાઉં ખાઉં.'

**ખાખા-ખીખી** સ્ત્રી. [રવા.] ખૂબ હસવું એ, ખિલખિલાટ

**ખાખા-બુટ્ટી** સ્ત્રી. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'બુટ્ટી.'] એક જાતના કાપડની બુટ્ટી

**ખાખા-વીખી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાખર-વીખર.'] કાંઈ શોધતા હોઈએ તે પ્રમાણે ફાંફાં મારવાં. (૨) (લા.) પાયમાલી, વિનાશ. (૩) ક્રિ. વિ. જેમ તેમ ચૂંથાઈ ગયેલું, છિન્નભિન્ન. (૪) પાયમાલ થયેલું

**ખાખી** જુઓ 'ખાકી.' [૦ બંગાળી (બઙ્ગાળી) (રૂ. પ્ર.) ખાલી ખિસ્સાવાળો ફક્કડ માણસ, નિર્ધન માણસ. ૦ બાવો (રૂ. પ્ર.) તુમાખી માણસ]

**ખાખો** પું. સાચાં મોતી. (૨) એક જાતનું ઝવેરાત

**ખાગ[૧]** પું. [સં. खड्ग > પ્રા. खग्ग] ખાંડું. (૨) ગેંડાનું શિંગડું. (૩) ગામડાંની સરહદ બતાવનારો પથ્થરનો ખૂંટો. (૪) ન. છેડું

**ખાગ[૨]** (-ગ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાગ.[૧]'] તલવાર

**ખાગઝી** સ્ત્રી. નારંગીની એક જાત

**ખાગડો** સ્ત્રી. મધદરિયાંની કાંટાવાળી લીલી ઝાંયની એક માછલી

**ખાગરી** સ્ત્રી. દરિયાઈ માછલીની ત્રણ કાંટાવાળી એક જાત

**ખાગલું** ન. ખેડૂતને માટે તરછોડાટનો શબ્દ

**ખાગા** પું., બ. વ. કપાસના વાવેતર સાથે વાવેલા જુવારના છોડ

**ખાગાં** ન., બ. વ. [સં. खड्गक > પ્રા. खग्गअ- પું.] ખાંડાં, તલવાર

**ખાગું** ન. કણબી (તરછોડાટનો શબ્દ)

**ખાગો-વગો** ક્રિ. વિ. [ અસ્પષ્ટ + જુઓ 'વગ' દ્વારા.] રકે દકે કરાય એમ, ઉચાપત કરાય એમ

**ખાચર** પું. સૌરાષ્ટ્રના કાઠીઓની એક નૂખ અને એનો માણસ. (સંજ્ઞા.)

**ખાજ[૧]** ન. [ સં. खाद्य > પ્રા. खज्ज ] ખાવાનો પદાર્થ, ખાવાની ચીજ, ખાદ્ય

**ખાજ[૨]** (-જ્ય) સ્ત્રી. [ સં. खर्जु > પ્રા. खज्जु ] ખંજવાળ, ખૂજલી, ચેળ, વલૂર. [૦ ઊડવી (રૂ.પ્ર.) ચળ થવી]

**ખાજ-કોલતી** સ્ત્રી. ચોમાસામાં ઊગતો એ નામનો એક છોડ

**ખાજગી** સ્ત્રી. ધણીપદ, શેઠાઈ

**ખા(-ખાં)જણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. ખારોપાટ

**ખાજરું** ન. રાંધેલું માંસ. (૨) ખેડૂતો પાસેથી પૂર્વે લેવાતો હતો તે લગ્ન-વેરો (રજવાડાંઓમાં)

**ખાજલી** સ્ત્રી. [ જુઓ 'ખાજું' + ગુ. સ્વાર્થે 'લ' ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] સાટાના પ્રકારની એક મીઠાઈ. (૨) (લા.) ખાટલામાં વાણ ભરતાં પડાતી ચોકડી. (૩) ગૂંથણીમાં ભરવામાં આવતી એક પ્રકારની ભાત. (૪) છાજલી. (૫) સેવ કરવા માટે સૂપડા ઉપર પાથરેલું કપડું

**ખાજલું** ન. [ જુઓ 'ખાજું' + ગુ. સ્વાર્થે, 'લ' ત. પ્ર. ] જુઓ 'ખાજું.' (૨) અંદરથી ખાલી જાળીવાળું ચકરડું, કૂંડાળું

**ખાજવણી** સ્ત્રી. [ જુઓ 'ખાજવવું' ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ખંજવાળ, ખૂજલી, વલૂર. (૨) એ નામનો સ્પર્શ કરતાં ખંજવાળ લાવે તેવો એક વેલો, ખાજોટી

**ખાજવવું** અ. ક્રિ. [ જુઓ 'ખાજ,[૨]' ના.ધા.] ખંજોળ આવવી, વલૂર થવી. [ હાથ ખાજવવો (રૂ. પ્ર.) કોઈને મારવા ઇચ્છા કરવી ]

**ખાજા(-જે)સરા** પું. [ફા. ખાજહ્સરા ] ખસી કરેલો ગુલામ, જનાનખાનાનો હીજડો રક્ષક (મુસ્લિમ રાજશાહીમાં)

**ખાજું** ન. [સં. खाद्यक- > પ્રા. खज्जअ- ] સાટાના પ્રકારની એક અનેક પડવાળી મીઠી રોટલી જેવી વાની

**ખાજેસરા, -રો** જુઓ 'ખાજા-સરા.'

**ખાજોટી** સ્ત્રી. [ જુઓ 'ખાજવણી.' ] એ નામનો એક વેલો, ખાજવણી

**ખાટ[૧]** (-ટય) સ્ત્રી. [ સં. खट्वा > પ્રા. खट्टा ] હિંડોળા-ખાટ, હિંડોળાનું પાટિયું

**ખાટ[૨]** (-ટય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાટવું.'] ખાટવું એ, લાભ, ફાયદો

**ખાટકી** પું. [સં. खट्टिक- > પ્રા. खट्टिक्क ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] વેપાર માટે પશુ-હિંસા કરનારો માણસ, કસાઈ, હલાલખોર. (૨) (લા.) વિ. નિર્દય-ક્રૂર, ઘાતકી, હિંસક

**ખાટકી-ખાનું** ન. [ + જુઓ 'ખાનું.' ] ખાટકીની દુકાન. (૨) કતલખાનું

**ખાટકી-વાડો** પું. [ + જુઓ 'વાડો.'] ખાટકીઓનો વાસ, ખાટકીઓનો મહોલ્લો

**ખાટકેલ** વિ. [ જુઓ 'ખાટકી' દ્વારા. ] (લા.) લુચ્ચું. (૨) છટકેલ

**ખાટકો** પું. [રવા.] બારી બારણાં ઊઘડી ન જાય એ માટે ભરાવાતી લાકડાની ઠેસી. (૨) લાકડાના ચિચોડાના સરમાં ગોળાકારે આવેલા લીટા વચ્ચેની તે તે જગ્યા

**ખાટ-ખટાઉ** ન. ખાટખટૂમડાનું પાન

**ખાટ-ખટી** સ્ત્રી. એ નામની એક ડુંગરાઉ વનસ્પતિ

**ખાટ-ખડું(-ટૂં)બડું** વિ. [જુઓ 'ખાટું,' દ્વિર્ભાવ] ખટમધુરું.

(૨) ન. ખાટખટ્મડાનું ફળ

**ખાટ-ખટું(-ટ્ં)બડો** પું [જુઓ 'ખાટ-ખટુંબડું.'] જેનાં પાંદડાંનાં ભજિયાં થાય છે તે એ નામની એક વનસ્પતિ, ખાટ-ખટ્મડો

**ખાટ-ખટું(-ટ્ં)બિયો** પું. [જુઓ 'ખાટ-ખટુંબો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જેની ગાંઠ સાપ અને વીંછીના ઝેર ઉપર વપરાય છે તેવો એ નામનો એક વેલો, ખાટ-ખટ્મિયો

**ખાટ-ખટું(-ટ્ં)બી** સ્ત્રી., **ખાટ-ખટું(-ટ્ં)બો** પું. જુઓ 'ખાટ-ખટ્મિયો.'

**ખાટ-ખટ્મડું** જુઓ 'ખાટ-ખટુંબડું.'

**ખાટ-ખટ્મડો** જુઓ 'ખાટ-ખટુંબડો.'

**ખાટ-ખટ્મિયો** જુઓ 'ખાટ-ખટુંબિયો.'

**ખાટ-ખટ્મી** સ્ત્રી., **-મો.** પું. જુઓ ખાટ-ખટ્ંબી,-બો.'

**ખાટપ** (-પ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાટવું' + ગુ. 'પ' કૃ.પ્ર.] ખાટવું એ, લાભ, ફાયદો, નફો

**ખાટલિયો** પું. [જુઓ 'ખાટલો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) ઉત્તરના આકાશમાં ધ્રુવને ફરતા જણાતા સપ્તર્ષિના તારાઓનો સમૂહ, સપ્તર્ષિની ખાટલી

**ખાટલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાટલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ખાટલો. (૨) ઘાણીની લાઠને વજન આપવા માટે નાડવેલા નીચે લાકડાના જે ચોકઠા ઉપર પથ્થરો રાખવામાં આવે છે તે માંચી જેવો ભાગ, મૂડો. (૩) (લા.) આકાશમાંની સપ્તર્ષિની ખાટલી, ખાટલિયો. (૪) ગંગેટી નામની વનસ્પતિ, ઊંધી ખાટલી

**ખાટ-લૂણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાટું' + 'લૂણી.'] એ નામની એક ખાટી ભાજી, ચાંગેરી

**ખાટલો** પું. [જુઓ 'ખાટ[1]' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કાથી કે પાટીનો ભરેલો પલંગ-ઘાટનો આકાર, માંચો. (૨) (લા.) મંદવાડ. (૩) સુવાવડ. [-લા-વશ (રૂ. પ્ર.) મંદવાડને બિછાને પડેલું. -લેથી ખાટલે અને પાટલેથી ખાટલે (રૂ. પ્ર.) એશઆરામી જીવન. (૨) માંદગીનું જીવન. -લે પડવું (રૂ.પ્ર.) માંદા પડવું. -લે પડયાં પડયાં (રૂ.પ્ર.) મંદવાડમાં હોય તે રીતે. (૨) નિરાંતે, ઠંડે પેટે. ૦ આવવો (રૂ.પ્ર.) મંદવાડ થવો. (૨) સુવાવડ આવવી. ૦ ઊફરો કરવો (રૂ.પ્ર.) બિછાનું સંકેલી લેવું. ૦ ઊફરો થવો (રૂ.પ્ર.) ઘરમાંથી મંદવાડ જવો. ૦ કરવો (રૂ. પ્ર.) મંદવાડ આવે એમ કરવું. ૦ ખેંચવો (ખેંચવો), ૦ તાણવો (રૂ.પ્ર.) ખાટલાની પાંગત તાણી ખાટલો સતાણ કરવો. ૦ થવો (રૂ. પ્ર.) માંદગી આવવી. ૦ ઢાળવો, ૦ પાથરવો (રૂ. પ્ર.) ખાટલા પર બિછાનું કરી આપવું. ૦ પાથરી આપવો (રૂ. પ્ર.) ભડવાઈ કરવી. ૦ ભરવો (રૂ. પ્ર.) ખાટલામાં કાથી કે વાણ ભરવું. ૦ ભાંગવો (રૂ. પ્ર.) સંસાર ભોગવવા છતાં પ્રજા ન થવી. ૦ ભોગવવો (રૂ.પ્ર.) મંદવાડ ભોગવવો. ૦ લાંબો ચાલવો (રૂ. પ્ર.) મંદવાડ લંબાવો. ૦ સાલવવો (રૂ. પ્ર.) ખાટલાના જુદા જુદા ભાગ ભેળા કરવા. (૨) સંભોગ કરવો ]

**ખાટવડું** ન. કન્યાના વિવાહ વખતે જાન આવ્યા પહેલાંનું જમણ

**ખાટવું** સ. ક્રિ. (ભૂતકૃદંતે કર્તરિ પ્રયોગ). લાભ મેળવવો, કમાવું, રળવું. (૨) (લા.) લાગી આવવું, ચચણી ઊઠવું, ચડભડાટ થવો. [ખાટી જવું (રૂ. પ્ર.) ખૂબ લાભ ઉઠાવવો. (૨) લાગી આવવું ]

**ખાટ-સવાદિયું, ખાટ-સવાદુ** વિ. [જુઓ 'ખાટું' + 'સવાદ' + ગુ. 'ઇયું'–'ઉ' ત. પ્ર.] જેને ખાટા પદાર્થ બહુ વહાલા હોય તેવું. (૨) (લા.) કોઈ પણ કામમાં સંયોગોની અનુકૂળતાએ લાભ ઉઠાવવા તત્પર થતું. (૩) પોતાને સંબંધ ન હોય ત્યાં પણ રસ લેતા રહેનારું. (૪) લૂંટફાટ વગેરેના ઇરાદાથી ભેળું કરનાર

**ખાટાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાટું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ખટાઈ.' (૨) (લા.) વૈમનસ્ય, મન-દુઃખ

**ખાટિયું** વિ. [જુઓ 'ખાટું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ખાટા સ્વાદનું, ખટાશવાળું. (૨) ન. ખાટું પ્રવાહી શાક. (૩) કેરીનો બાફેલો. (૪) ખાટી કઢી

**ખાટીકો** પું. [રવા.] રેંટને ઊંધો ફરતો અટકાવવા સામેની બાજુએ રાખવામાં આવતો મથાળે ખચકાવાળો દાંડો

**ખાટી-છાશ, -સ** (-શ્ય, -સ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાટું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'છાશ.–સ.'] (લા.) એ નામનો એક છોડ, ખટૂંબડો

**ખાટી-મીઠી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાટું' + 'મીઠું' + બેઉને ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ખાટા મીઠા સ્વાદની પીપરમિંટ. (૨) (૨) (લા.) ગમતી-અણગમતી વાત

**ખાટી લૂણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાટું' + 'મીઠું' ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'લૂણી.'] જુઓ 'ખાટ-લૂણી.'

**ખાટો આંબલો** પું. [જુઓ 'ખાટું' + 'આંબલો.'] (લા.) નવસારી તરફ રમાતી એ નામની એક રમત

**ખાટોડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાટું' દ્વારા.] એ નામની એક ખાટી ભાજી

**ખાટું** વિ. [દે. પ્રા. खट्टअ-] આંબલી લીંબુ વગેરેના જેવા સ્વાદવાળું, અમ્લ. [૦ કરી દેવું (રૂ. પ્ર.) અણગમો ઉપજાવવો. ૦ ખારું ચાખવું (રૂ. પ્ર.) દુનિયાનો કડવો અનુભવ લેવો. ૦ થઈ જવું (રૂ.પ્ર.) મન ઊતરી જવું, નાઉમેદ થવું. ૦ થવું (રૂ. પ્ર.) ગુસ્સે થવું. (૨) ચિડાવું. (૩) કચવાવું. ૦ લાગવું (રૂ. પ્ર.) નાપસંદ પડવું]

**ખાટું-ખોરું** વિ. [જુઓ 'ખાટું' + 'ખોરું.'] ખાટા સ્વાદનું અને કડછા સ્વાદનું ઊતરી ગયેલું

**ખાટું-ચરદ, ખાટું-બદક, ખાટું-બદસ** વિ. [જુઓ 'ખાટું' + રવા. શબ્દો] ખૂબ ખાટું

**ખાટું-મોળું** વિ. [જુઓ 'ખાટું' + 'મોળું.'] (લા.) ઘડીમાં સારું ને ઘડીમાં ખરાબ. [૦ થવું (રૂ.પ્ર.) નુકસાન થવું. (૨) બગડી જવું, કોહી જવું. (૩) વાંધો આવવો ]

**ખાટું-વડું** જુઓ 'ખાટ-વડું.'

**ખાડ** (-ડય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. खड्ड ન.] મોટો ખાડો, ગર્તા

**ખાડણી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આણી' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય] માટીનાં વાસણ સાચવવાનો રાખ પાથરી હોય તેવો ખાડો

**ખાડા-ખચરા, ખાડા-ખડબા, ખાડા-ખડિયા, ખાડા-ખબડા** પું., બ. વ. [જુઓ 'ખાડો' + 'ખચરો'-'ખડબો'-'ખડિયો' -'ખબડો'] ખાડા-ટેકરા

**ખાડા-ખાતર** ન. [જુઓ 'ખાડો' + 'ખાતર.'] ખાડા કરી

એમાં કચરો વગેરે નાખી સાધવામાં આવતું ખાતર, 'કૉમ્પોસ્ટ'

**ખાડા-ખાબોચિયાં** ન., બ, વ. [જુઓ 'ખાડો' + 'ખાબો-ચિયું.'] પાણીવાળા ખાડા અને ખાબોચિયાં

**ખાડા-ખૂડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાડો' + રવા. શબ્દ], **ખાડા-ખૈયા** પું., બ. વ. [જુઓ 'ખાડો' + 'ખૈયા.'] ખાડા-ખબડ

**ખાડા-ખોબડું** વિ. [જુઓ 'ખાડો' + 'ખોબડું.'] ખાડા-ટેકરાવાળું, ઊંચી નીચી જમીનવાળું

**ખાડા-જાજરૂ** ન. [જુઓ 'ખાડો' + 'જાજરૂ.'] ખાડા કરી એના ઉપર કરવામાં આવેલી કામચલાઉ જાજરૂની વ્યવસ્થા

**ખાડા-શાળ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાડો' + 'શાળ.'] એક પ્રકારની શાળ (ડાંગર)

**ખાડાળું** વિ. [જુઓ 'ખાડો' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] ખાડાવાળું

**ખાડી[૧]** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. खड्डिआ., વિ. સં. ૧૦૪૫ (ઈ. સ. ૯૮૯) ના રાણા બાષ્કલના તામ્રપત્રમાં પોરબંદર પાસે खाडी હોવાનો ઉલ્લેખ છે.] નદીના મુખ પાસેનો સમુદ્રની ભરતી-ઓટ થાય તેવો ભાગ, 'ક્રીક.' (૨) નાનો અખાત. (૩) સમુદ્રકાંઠાની નજીકનો છીછરા પાણીવાળો ભાગ

**ખાડી[૨]** પું. ઢોરનો દલાલ

**ખાડુ[૧]** પું. ઘરડો માણસ

**ખાડુ[૨]**, **-ડું** ન. ભેંસોનું ધણ

**ખાડો** પું. [દે. પ્રા. खड्डुअ-] જમીનની સપાટી ખોદાઈ ભાંગી કે તૂટીને થયેલું ઊંડાણ, ગર્ત, ખાધરો. (૨) કોઈ પણ નિર્જીવ ચીજમાં કોઈ પણ કારણે થયેલો કે કુદરતી ખચકો, ઘોબો. (૩) (લા.) ઊણપ. (૪) ખોટ, નુકસાન. [**-ડામાં ઊતરવું** (રૂ. પ્ર.) નુકસાન વહોરવું. **-ડામાં ઉતારવું** (રૂ. પ્ર.) નુકસાન કરાવવું. (૨) નાશ કરવો. **-ડામાં પડવું** (રૂ.પ્ર.) ભૂલ કરવી. (૨) નુકસાની વહોરવી. **૦ ખોદવો** (રૂ.પ્ર.) દેવું કરવું. **૦ પડવો** (રૂ.પ્ર.) ખોટ અનુભવવી. (૨) તિજોરીનું તળિયું દેખાવું. **૦ પાડવો** (રૂ.પ્ર.) નુકસાન કરાવવું કે કરવું. **પૂરવો** (રૂ.પ્ર.) નુકસાની ભરપાઈ કરવી. (૨) આપઘાત કરવો]

**ખાડો-ખડબો, ખાડો-ખડિયો, ખાડો-ખૈયો, ખાડો-ટેકરો** પું. [જુઓ આ જ શબ્દો 'ખાડા-ખડબા' વગેરે બ. વ. ના.]

**ખાડોડી** સ્ત્રી. વણકર ઉપરનો વેરો, વણવાની શાળ ઉપરની લાગત

**ખાણ[૧]** ન. [સં. खादन > પ્રા. खाअण] (ખાસ કરીને) ઢોરને આપવામાં આવતું પલાળેલા અનાજ કપાસિયા વગેરેનું ખાવાનું, ગોતું. [**૦ પૂરવું** (રૂ.પ્ર.) ખાણ ખવરાવવું]

**ખાણ[૨]** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [સં. खनि > પ્રા. खणि] ધાતુ પથ્થર કોલસા વગેરે પદાર્થો જમીનના પેટાળમાંથી કાઢવા માટે કરવામાં આવતાં કોતરોના મોટા વિશાળ ખાડા, 'માઇન.' (૨) અનાજ વગેરે રાખવા ઘરના આંગણે કે વાડામાં કરવામાં આવતો ગોળાકાર ઊંડો ખાડો

**ખાણ[૩]** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાંડવું.'] ધારમાં પડતો ખચકો, ખાંડ (હકીકતે 'ખાંડ(-ડ્ય)' માંના 'ડ'ના મૂર્ધન્યતર ઉચ્ચારણને લઈ 'ખાણ(-ણ્ય)' જેવું ઉચ્ચારણ.)

**ખાણ-અધિકારી** (ખાણ્ય-) પું. [જુઓ 'ખાણ[૨]' + સં.] ખાણ-ખાતાનો સરકારી અમલદાર, 'માઇનિંગ ઑફિસર'

**ખાણ-કામ** (ખાણ્ય-) ન. [જુઓ 'ખાણ[૨]' + 'કામ.[૨]'] ખાણ ખોદવાનું કામ, 'માઇનિંગ'

**ખાણ-કારકુન** (ખાણ્ય-) પું. [જુઓ 'ખાણ[૨]' + 'કારકુન.'] ખાણ-ખાતામાં કામ કરતો ગુમાસ્તો, 'માઇનિંગ ક્લાર્ક'

**ખાણકી** સ્ત્રી. એક જાતનો ઘડેલો પથ્થર

**ખાણ-ખૂટણ** ન. [જુઓ 'ખાણ[૧]' 'ખૂટવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ઢોરને ખાવાનું કપાસિયા દાણા ખોળ વગેરે ખાણ

**ખાણ-ગત** (ખાણ્ય-ગત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાણ[૨]' + 'ગત.[૨]'], **ખાણ-દાણ** (ખાણ્ય-દાણ) ન. [જુઓ 'ખાણ[૨]' + 'દાણ.[૧]'] ખાણ ખોદવા ઉપર લેવામાં આવતો કર

**ખાણ-પટો(-ટ્ટો)** (ખાણ્ય-) પું. [જુઓ 'ખાણ[૨]' + 'પટો(-ટ્ટો).'] ખાણ ખોદવાની સરકાર તરફથી આપવામાં આવતી સનદ, 'માઇનિંગ લીઝ', 'માઇનિંગ લાયસન્સ'

**ખાણવું** ત્રિ. થોડા દિવસનું એકઠું કરેલું

**ખાણા-પીણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાણું' + 'પીણી.'] ખાવાનું અને પીવાનું છે તેવું જમણ, જમણવાર, ખાણી-પીણી

**ખાણાવળ** (-ળ્ય), **-ળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાણું' દ્વારા.] પૈસા આપવાથી તૈયાર ભોજન મળે તેવી જગ્યા, વીશી

**ખાણાં** ન., બ. વ. [સં. स्थानक- > પ્રા. खाणअ-] જુઓ 'ઉખાણાં.'

**ખાણિયું[૧]** ન. [જુઓ 'ખાણ[૧]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] અનાજ ઘી વગેરે જ્યાં વેચાતાં મળે તેવું બજારનું એક સ્થાન

**ખાણિયું[૨]** ન. [જુઓ 'ખાણ[૨]' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] અનાજ ભરવાનું ભોંયરું, નાની ખાણ. (૨) સોની લોકોનું રાખ ભેળી કરવાનું ઠેકાણું

**ખાણિયો[૧]** પું. [જુઓ 'ખાણિયું.[૨]'] ખાણ ખોદનાર મજૂર કે માલિક

**ખાણિયો[૨]** પું. [જુઓ 'ખાંડવું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખાંડવાનો ખાંડણિયો ('ખાંણિયો' ઉચ્ચારણને કારણે)

**ખાણી-પીણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાવું' + 'પીવું' બેઉને + ગુ. 'ણું' કૃ. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'ખાણા-પીણી.'

**ખાણું** ન. [સં. खादनक- > પ્રા. खाअणअ-] ભોજન (ગુ. માં 'ખાણું' શબ્દ ખાસ રૂઢ નથી, મુસ્લિમ પ્રજા મોટે ભાગે પ્રયોજે છે.)

**ખાણું-પીણું** ન. [+ જુઓ 'પીણું.'] જુઓ 'ખાણા-પીણી.'

**ખાત-કૂડો** પું. કચરો

**ખાત-ગી** સ્ત્રી. ભોજન-ક્રિયા

**ખાત-મુ(-મૂ)રત** (-મુ:(-મૂ:)રત) ન. [સં. + સં. मुहूर्त નું અર્વા. તદ્ભવ રૂપ], **ખાત-મુહૂર્ત** ન. [સં.] કોઈ પણ પ્રકારના બાંધકામનો પાયો ખોદવાનું શુભ ટાંકણું. (૨) એ સમયે કરવામાં આવતો માંગલિક વિધિ. (૩) (લા.) શરૂઆત, આરંભ

**ખાતમો** પું. [અર. ખાતિમહ્] પરિણામ, અંત, છેવટ, છેડો. (૨) (લા.) મરણ, મોત

**ખાતર[૧]** ન. [સં. खात्र કોદાગો, અર્વા. તદ્ભવ] ચોરે ભીંતમાં પાડેલું બાકું, 'બર્ગ્લરી.' (૨) લા. ચોરી. [**૦ ઉપર દીવો** (-ઉપરય-) (રૂ.પ્ર.) નુકસાનીમાં નુકસાની. **૦ પડવું** (રૂ.પ્ર.) ઘરમાંથી ચોરી થવી. **૦ પાડવું** (રૂ.પ્ર.) ઘરમાંથી

ચોરી કરવી ]

**ખાતર[2]** ન. ખેતી બાગાયત વગેરે સુધારવા જમીનમાં છાણ વિષ્ઠા અને ઉકરડા વગેરેનો કચરો તેમજ રાસાયણિક તૈયાર થયેલા પદાર્થ નાખવામાં આવે છે તે, 'મૅન્યોર'

**ખાતર[3]** (-રય) સ્ત્રી. [ અર. ખાતિર્ ] સ્વાગત, આગત-સ્વાગતા, પરોણા-ચાકરી, બરદાશ, મહેમાનગીરી. (૨) દરકાર, સંભાળ. (૩) તરફદારી

**ખાતર[4]** (-રય) ના.યો. [અર. 'ખાતિર્'] માટે, વાસ્તે, સારુ, કાજે. (૨) લીધે

**ખાતર-અધિકારી** પું. [જુઓ 'ખાતર[2]' + સં. ] ખેતરોમાં પૂરા પાડવાના ખાતર ઉપર દેખરેખ રાખનારો સરકારી અમલદાર, 'ફિલ્ડ-મૅન્યોર ઑફિસર'

**ખાતર-જમા** સ્ત્રી. [અર. 'ખાતિર્જમા' = પૂરો વિશ્વાસ] બેફિકર રહેવું એ. (૨) સાબિત કરી બતાવવું એ

**ખાતરડું** ન. [જુઓ 'ખાતર[2]' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ખેતી અને બાગાયત માટેનું ખાતર

**ખાતરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાતર[2]' + ગુ. 'અણી' ત. પ્ર.] ખાતર કે બીજા ભરેલા પદાર્થ પડી ન જાય એ માટે ગાડામાં વાંસ કે સાંઠી વગેરેની ગૂંથણીની આડચ કરવાની પાંજરી, કઠતલું [એ, સમઝાવટ

**ખાતર-તસલ્લી** સ્ત્રી. [અર. 'ખાતિર્તસલ્લી'] સમાધાન કરવું

**ખાતર-દાર** વિ. [અર. ખાતિર્ + ફા. પ્રત્યય] ચાકરી-બરદાશ કરે તેવું. (૨) ભરોસાપાત્ર, ખાતરી લાયક

**ખાતરદારી** સ્ત્રી. [ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર. ] આગતા-સ્વાગતા, મહેમાનગીરી, સરભરા. (૨) માન-અદબ. (૩) તરફદારી, પક્ષપાવ. (૪) દરકાર. (૫) જામીનગીરી

**ખાતર-નિશા** સ્ત્રી. [ અર. ખાતિર્ + સં. નિશ્ચય દ્વારા ] જુઓ 'ખાતરદારી.'

**ખાતર-પડો** પું. [ જુઓ 'ખાતર[1]' + 'પડવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.], **ખાતર-પાડુ** પું. [ જુઓ 'ખાતર[1]' + 'પાડવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ.પ્ર.] ચોરી કરવાની ટેવવાળો માણસ

**ખાતર-પાણી** ન. [ જુઓ 'ખાતર[2]'+'પાણી.'] ખાતર અને પાણી ( ખેતી બાગ વગેરે માટે ). (૨) (લા.) જરૂરી સાધન

**ખાતર-પૂંજો** પું. [જુઓ 'ખાતર[2]' + 'પૂંજો.'] ખાતર તરીકે કામ લાગે તેવો કચરો-પૂંજો

**ખાતર-બરદાશ, -સ, -સ્ત** સ્ત્રી. [અર. ખાતિર્ + ફા. બર્દાશ્ત્] આગતા-સ્વાગતા અને સેવા-ચાકરી

**ખાતર-વાડો** પું. [ જુઓ 'ખાતર[1]' + 'વાડો.' ] ખાતર સાચવી રાખવાનો વાડો. (૨) ઉકરડો. (૩) (લા.) સારું કસદાર ખેતર [ખાતર નાખવું

**ખાતરવું[1]** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખાતર,[2]'- ના. ધા.] જમીનમાં

**ખાતરવું[2]** સ. ક્રિ. ગાળ સંભળાવવી, અપશબ્દ સંભળાવવા

**ખાતરાળ** વિ. [ જુઓ 'ખાતર[2]' + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર. ] ખાતરવાળું, ખાતર નાખી કસવાળું કરેલું

**ખાતરિયું** ન. [ જુઓ 'ખાતર[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર. ] દીવાલમાં ચોરી કરવા નિમિત્તે બાકું પાડવાનું ઓજાર, ગણેશિયો

**ખાતરિયો[1]** પું. [ જુઓ 'ખાતર[2]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખાતરના છાણ વગેરે પદાર્થ એકઠા કરનારો મજૂર

**ખાતરિયો[2]** પું. [જુઓ 'ખાતરિયું.'] ખાતરિયું, ગણેશિયો

**ખાતરિયો[3]** પું. [ જુઓ ખાતર[3] + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) ભૂત પ્રેત વગેરે વળગાડ કાઢી નાખવાની ખાતરી કરાવનારો માણસ, ભૂવો

**ખાતરી** સ્ત્રી. [ અર. ખાતર્ + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ] વિશ્વાસ, ભરોસો, પ્રતીતિ, ઇતબાર, 'વૉરન્ટી', 'કન્વિન્સિંગ'

**ખાતરી-દાયક** વિ. [ + સં. ] ખાતરી આપનારું

**ખાતરી-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય ] ખાતરીવાળું, ભરોસાપાત્ર

**ખાતરી-પત્ર** પું., ન. [ + સં., ન.], **૦ક** ન. [ + સં. ] પ્રમાણપત્ર, 'સર્ટિફિકે(ઙ્ગ)ટ', 'ટેસ્ટિમોનિયલ'

**ખાતરી-પૂર્વક** ક્રિ. વિ. [+ સં.] ખાતરી સાથે, વિશ્વાસપૂર્વક. (૨) ચોક્કસાઈથી

**ખાતરી-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [+ ફા. બન્દ્], **ખાતરી-ભર્યું** વિ. [+ જુઓ 'ભરવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] ખાતરીવાળું, વિશ્વાસ આપી શકાય તેવું. (૨) ચોક્કસ, નક્કી

**ખાતરી-લાયક** વિ. [ + જુઓ 'લાયક.' ] ભરોસાપાત્ર, વિશ્વાસપાત્ર

**ખાતરું** ન. [ જુઓ 'ખાતર[1]' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર. ] જેમાં કચરો-પૂંજો વગેરે નાખવામાં આવે તેવું ભાંગી પડેલાં મકાન ખાડો વાવ કૂવો વગેરે તે તે સ્થાન. (૨) નાનો વહેળો

**ખાતરેલ** વિ. [જુઓ 'ખાતરવું[1]' + ગુ. 'એલ' બી. ભૂ. કૃ.] જેમાં ખાતર નાખવામાં આવ્યું છે તેવું (ખેતર વગેરે)

**ખાતરો** પું. [જુઓ 'ખાતરું.'] વહેળો, વોકળો, વાંધું, વાધું

**ખાતરોડ** (-ડય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાતર[2]' દ્વારા.] જુઓ 'ખાતરેલ.'

**ખાતલ** (ખાત્યલ) વિ. [ જુઓ 'ખાવું' + ગુ. 'ત' વ. કૃ. + 'એલ' બી. ભૂ. કૃ. (ગ્રા.)] ખાવાની જેને હંમેશાં સગવડ મળી છે તેવું સુખી. (૨) ખાય એટલી કમાણી આપે તેવું. (૩) ખોટ ખવડાવતું, ઉધાર

**ખાતલ-પીતલ** (ખાત્યલ-પીત્યલ) વિ. [ જુઓ 'ખાતલ' + 'પીવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ. + 'એલ' બી. ભૂ. કૃ. (ગ્રા.) ] સુખપૂર્વક ખાવા-પીવાનું મળી ચૂકયું હોય તેવું સુખી

**ખાત-વ્યવહાર** પું., **ખાત-સિદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] તળાવ વગેરે ઊંડી જગ્યાનું ક્ષેત્રફળ જાણવા વિશેનું ગણિત

**ખાતાઈ** વિ. ચીન દેશ સંબંધી, ચીન દેશને લગતું, ચીન દેશનું

**ખાતાક** પું. ખાતર નાખવાનો ખાડો

**ખાતા(-તે)-દાર** વિ. [જુઓ 'ખાતું' + ફા. પ્રત્યય] ખાતાવાળો ગ્રાહક અથવા ઘરાક, 'ડિપૉઝિટર'. (૨) સરકારમાં ખાતું ધરાવનાર ખેડૂત, ભૂમિ-ભોક્તા, 'લૅન્ડ લૉર્ડ.' (૩) દરબારી જમીનનો માલિક, 'ટેન્યોરન્હોલ્ડર'

**ખાતાધીશ** પું. [ જુઓ 'ખાતું' + સં. અધીશ] **ખાતાધ્યક્ષ** પું. [જુઓ 'ખાતું'+સં. અધ્યક્ષ], ખાતાનો મુખ્ય અધિકારી

**ખાતા-બંદી** (-બન્દી) સ્ત્રી. [ જુઓ 'ખાતું' + ફા. ], **-બ્દી** સ્ત્રી. [ + ફા. બન્દી ] અમુક ખેડૂતે અમુક જમીનનું આટલું મહેસૂલ આપવું જોઈએ એવી વ્યવસ્થા

**ખાતા-બાકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાતું' + 'બાકી.'] ખાતામાં જમા ઉધાર રકમો ચડાવ્યા પછી સરવાળે ઉધાર બાજુ લેણી

પડતી રકમ

**ખાતા-મંડાઈ** (-મણ્ડાઈ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાતું' + 'માંડવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.], **ખાતા-મંડામણી** (-મણ્ડામણી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાતું' + 'માંડવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ. પ્ર.] નવું ખાતું ખોલતી વખતે દેણદારે પ્રથમ આપવી પડતી બક્ષિસ કે મહેનતાણું [રોકડાનો હિસાબ-મેળ

**ખાતા-રોકડ** પું. [જુઓ 'ખાતું' + 'રોકડું.'] રોકડ-મેળ,

**ખાતાવહી**, -ઈ (ખાતાવૈ:, -વૈ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાતું' + અર. 'વહી'] રોજમેળ આવરા વગેરે ઉપરથી ખાતાવાર જુદાં જુદાં ખાતાં બતાવતો પાનાંનો નિર્દેશ કરવામાં આવે છે તેવો ચોપડો, 'લેજર'

**ખાતાવહી(-ઈ)-કારકુન** (ખાતાવૈ:-, વૈ-) પું. [+ જુઓ 'કારકુન.'] ખતવણું કરનારો ગુમાસ્તો, 'લેજર-કીપર'

**ખાતા-વાર** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ખાતું' + 'વાર' (=ક્રમ પ્રમાણે)] પ્રત્યેક ખાતાદીઠ, એક એક ખાતું પાડ્યું હોય એમ

**ખાતા-સુખડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાતું' + 'સુખડી.'] દરેક ખાતેદાર પાસેથી લેવામાં આવતો સરકારી કર

**ખાતાં-પીતાં** ક્રિ. વિ. [જુઓ ખાવું' + 'પીવું' + બંનેને ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ. 'આં' પ્ર.] નિર્વાહનું ખર્ચ કાઢતાં

**ખાતાં-પોતાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ખાતું' + 'પોતું' (= 'પોથું'). ] ચોપડામાંનાં ખાતાં. (૨) લેણદેણના ચોપડા. (૩) હિસાબ-કિતાબ, લેવડ-દેવડ

**ખાતાં-સંપર્ક-અધિકારી** (-સમ્પર્ક-) પું. [જુઓ 'ખાતું'– બ. વ. + સં.] ભિન્ન ભિન્ન સરકારી ખાતાંઓનો પરસ્પર સંપર્ક કરાવવાનું કામ કરતો સરકારી અમલદાર, 'ડિપાર્ટ-મેન્ટલ લિયાઇ-ઝન ઑફિસર'

**ખાતું** ન. હિસાબના ચોપડામાં જમે-ખાતે થયેલી રકમોને આધારે ખાતાવહીમાં તે તે આસામી કે તે તે વિષયને લગતું પાનાંની નોંધવાળું તારણ. (૨) ચોપડામાં જમે યા ખાતેનું પડખું. (૩) બૅંકમાં તે તે વ્યક્તિને નામે રાખવામાં આવતો નાણાંનો ઉપાડ-મૂકનો હિસાબ, 'એકાઉન્ટ.' (૪) વ્યવસ્થાતંત્રનો તે તે વિભાગ, તંત્ર, 'ડિપાર્ટમેન્ટ,' 'બ્યૂરો.' [**૦ ઉઘાડવું, ૦ ખોલવું, ૦ ખોલાવવું** (રૂ. પ્ર.) કામકાજના તંત્રનો નવો ભાગ શરૂ કરવો–કરાવવો. (૨) બૅંકમાં કે શરાફને ત્યાં પૈસા વ્યાજે મૂકીને કે ઉધાર લઈ ને નવું ખાતું શરૂ કરવું–કરાવવું. **૦ ચલાવવું** (રૂ. પ્ર.) લેવડદેવડ રાખવી. **૦ ચાલવું** (રૂ. પ્ર.) લેવડ-દેવડ હોવી. **૦ ચુકાવવું, ૦ ચૂકતું-(-તે) કરવું** (રૂ. પ્ર.) લેવડ-દેવડ બંધ કરવી. (૨) ખાતે-જમે થતી રકમ હિસાબ બંધ કરી માંડી વાળવી. **૦ ચૂકવી દેવું** (રૂ. પ્ર.) કરજ પતાવી દેવું. **૦ પકાવવું, ૦ પકાવી લેવું** (રૂ. પ્ર.) લેણા ઉપર દેવાદારની સહી લેવી. **૦ પાડવું, ૦ માંડવું** (રૂ. પ્ર.) ચોપડામાં નવેસરથી હિસાબ લખવો. **૦ પાડી આપવું** (રૂ. પ્ર.) દેવું કબૂલ કરી હિસાબ ઉપર સહી કરી આપવી. **૦ બરાબર કરવું** (રૂ. પ્ર.) હિસાબ ચોખ્ખો કરી લેવો. **૦ બંધ કરવું** (-બન્ધ-) (રૂ. પ્ર.) લેવડદેવડનો વહીવટ બંધ કરવો. **૦ માંડી વાળવું** (રૂ. પ્ર.) જમા-ખાતે જે બાકી રહે તેની માંડવાળ કરી ખાતું બંધ કરવું. **૦ સરભર કરવું** (રૂ. પ્ર.) જમા-ઉધારના બંને સરવાળા બરોબર કરવા]

**ખાતું-પત્રું** ન. [જુઓ 'ખાતું' + સં. पत्र + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] લેણ-દેણનો હિસાબ, લેવડ-દેવડ. (૨) લેણ-દેણના હિસાબની લખાવટ

**ખાતું-પીતું** વિ. [જુઓ 'ખાવું' + 'પીવું' + બંનેને ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] (લા.) સારી રીતે ગુજરાન કરી શકતું હોય તેવું, સાધનવાળું, સુખી

**ખાતૂન** સ્ત્રી. [તુર્કી.] મોટા ઘરની સ્ત્રી, આબરૂદાર સ્ત્રી, બેગમ

**ખાતે** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ખાતું' + ગુ. 'એ' સા. વિ.નો પ્ર.] ઉધાર બાજુએ. (૨) લેણા હોય એ રીતે, (૩) જમા કે ઉધાર બાજુએ

**ખાતેડિયું** ન. ઢોર માટે ખાણ બાફવાનું માટીનું માટલું

**ખાતેદાર** જુઓ 'ખાતા-દાર'

**ખાત્રી** જુઓ 'ખાતરી.'

**ખાત્રી-દાયક** જુઓ 'ખાતરી-દાયક.'

**ખાત્રી-દાર** જુઓ 'ખાતરી-દાર.'

**ખાત્રી-પત્ર, ૦ક** જુઓ 'ખાતરી-પત્ર, ૦ક.'

**ખાત્રી-પૂર્વક** જુઓ ખાતરી-પૂર્વક.'

**ખાત્રી-બંધ** (-બન્ધ) જુઓ 'ખાતરી-બંધ.'

**ખાત્રી-ભર્યું** જુઓ 'ખાતરી-ભર્યું.'

**ખાત્રી-લાયક** જુઓ 'ખાતરી-લાયક.'

**ખાદનીય** વિ. [સં.] ખાવા જેવું, ખાવા-લાયક, ખાદ્ય

**ખાદિત** વિ. [સં.] ખાધેલું

**ખાદિતવ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'ખાદનીય.'

**ખાદિમ** પું. [અર.] ખિદમત કરનાર, હજૂરિયો, નોકર, ચાકર

**ખાદી** સ્ત્રી. હાથે કાંતેલા સૂતરમાંથી હાથસાળ ઉપર વણેલું કાપડ

**ખાદી-ઉદ્યોગ** પું. [+ સં.] ખાદી તૈયાર કરવાની પ્રવૃત્તિ

**ખાદી-કાર્યાલય** ન. [+ સં.] જ્યાં ખાદીને લગતું વેચાણ-સીવણ વગેરે થતું હોય તેવું સ્થાન

**ખાદી-કેંદ્ર** (-કેન્દ્ર) ન. [+ સં.] જ્યાં ખાદી ઉત્પન્ન થતી હોય તેવું સ્થાન. (૨) જુઓ 'ખાદી-કાર્યાલય.'

**ખાદી-ક્ષેત્ર** ન. [+ સં.] જ્યાં ખાદી-ઉદ્યોગની પ્રવૃત્તિ થતી હોય તેવું સ્થાન [વેચાણ થાય છે તેવું સ્થાન

**ખાદી-ગૃહ** ન. [+ સં., પું., ન.] ખાદીનું ઉત્પાદન અને

**ખાદી-ઘેલું** (-ઘેલું) વિ. [+ જુઓ 'ઘેલું.'] (લા.) ખાદી માટે ઘણો પ્રેમ ધરાવનારું

**ખાદી-ધારક** વિ. [+ સં.], **ખાદી-ધારી** વિ. [+ સં., પું.] પહેરવાનાં વસ્ત્રોમાં ખાદીનો જ માત્ર ઉપયોગ કરનાર

**ખાદી-પરિધાન** ન. [+ સં.] પહેરવામાં માત્ર ખાદીનો જ ઉપયોગ [વપરાશનો ફેલાવો

**ખાદી-પ્રચાર** પું. [+ સં.] ખાદીનો ફેલાવો, ખાદીની

**ખાદી-પ્રવૃત્તિ** સ્ત્રી. [+ સં.] ખાદીના પ્રચાર માટે કરવામાં આવતી હિલચાલ [ફરવું એ

**ખાદી-ફેરી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ફેરી.'] ખાદીના વેચાણ માટે

**ખાદી-ભક્ત** પું. [+ સં.] ખાદીને ચાહનાર માણસ, ખાદી પહેરવાનો પરમ આગ્રહી માણસ

**ખાદી-ભંડાર** (-ભણ્ડાર) પું. [+ જુઓ 'ભંડાર.'] ખાદીનો માલ જથ્થામાં તેમજ છૂટક વેચાતો મળતો હોય તેવી દુકાન

**ખાદીવાદી** વિ. [+ સં. °વાદી પું.] ખાદીનો જ વપરાશ થવો જોઈયે એવા મત-સિદ્ધાંતમાં માનનારું

**ખાદી-શાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [+ સં.] ખાદીના ઉત્પાદનનું સ્થાન

**ખાદી-સજ્જ** વિ. [+ સં.] જુઓ 'ખાદી-ધારક.'

**ખાદી-સેવક** પું. [+ સં.] ખાદીનું કામ કરનાર સેવક. (૨) ખાદીને ચાહનાર માણસ

**ખાદ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'ખાદનીય.' (૨) ન. ખાવાનો પદાર્થ

**ખાદ્ય-પાક** પું. [સં.] ખાવાના કામમાં આવે તેવી ખેત-પેદાશ, 'ફૂડ્-ક્રોપ'

**ખાદ્ય-પ્રાણ** પું. [સં.] જીવન-સત્ત્વ, 'વિટામિન્-સ'

**ખાદ્યાખાદ્ય** વિ. [સં. खाद्य + अ-खाद्य] ખાવા લાયક અને ન ખાવા લાયક. (૨) ન. એવો કોઈ પણ પદાર્થ

**ખાધ (-ધ્ય)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાવું.' -ભૂ. કૃ. 'ખાધું' દ્વારા] વેપાર-વણજમાં આવતી ખોટ, 'ડેફિસિટ' (૨) (લા.) ઊણપ, ઓછા થવાપણું. (૨) ખોટ, નુકસાન

**ખાધ(-ધા)-ખોરાકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાધુ' + 'ખોરાકી.'] ભરણ-પોષણ માટેની ખાદ્ય સામગ્રી. (૨) (લા.) ભરણ-પોષણ માટેની રકમ. (૩) આજીવિકા, ગુજરાન

**ખાધ-પુરવણી** (ખાધ્ય-) સ્ત્રી. [+ 'પુરવણી.'] ખોટ પૂરી કરી આપવાપણું, 'ડેફિસિટ-ફાયનૅન્સિંગ'

**ખાધ-પૂરક** (ખાધ્ય-) વિ. [+ સં. °पूरक] ખાધ પૂરનારું. ખોટ પૂરી આપનારું

**ખાધરું** જુઓ 'ખાઉધરું.'

**ખાધરો**[1] પું. [જુઓ 'ખાવું' દ્વારા.] નુકસાન

**ખાધરો**[2] પું. ઊંડો ખાડો

**ખાધલ** (ખાધ્યલ) વિ. [જુઓ 'ખાધેલું, -લ' (ગ્રા.)] ખાધેલું (૨) (લા.) પાકું અનુભવી.

**ખાધ-સિલક** (ખાધ્ય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાધ' + 'સિલક.'] ખાતેપાર વધુ ખર્ચ થતાં સિલકમાં પડતો ખાડો—એ ખાડાની રકમ, 'માઇનસ બૅલૅન્સ'

**ખાધા-ખરચ, ખાધા-ખર્ચ** પું., ન. [જુઓ 'ખાધું' + 'ખરચ'-'ખર્ચ.'], **ખાધા-ખરચી, ખાધા-ખર્ચી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ખરચી' -'ખર્ચી.'] ભરણપોષણ માટે જોઇતી ખર્ચની રકમ [કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ખાધા-ખરચ.'

**ખાધા-ખાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાધું' + 'ખાવું' + ગુ. 'આઈ']

**ખાધા-ખાધ, (-ધ્ય)** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ખાધું,'-દ્વિર્ભાવ.] ખા ખા કરવું એમ, જરૂરી કે બિનજરૂરી જે કાંઈ મળે તે ખાધે જવાય એમ, ખા ખા, ખાઉં ખાઉં

**ખાધા-ખુવાર** વિ. [જુઓ 'ખાધું' + 'ખુવાર.'] ખાઈ ને હક્ક ન કરનારું, ખાધેલાનો બદલો ન વાળતાં નિમકહરામ બનતું

**ખાધા-ખોરાકી** જુઓ 'ખાધ-ખોરાકી.'

**ખાધા-ગળો** પું. [જુઓ 'ખાધું' + 'ગળવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] વારંવાર સારું ખાવાનો ભાવ, ખાઉધર-વેડા

**ખાધાક** વિ. મરણિયું. (૨) બહાદુર

**ખાધા-રોધ** પું. [જુઓ 'ખાધું' + સં.] સામાને ભોગવવા ન દેવું એવા પ્રકારની શત્રુતા

**ખાધાળું**[1] વિ. [જુઓ 'ખાધ' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] ખાધ-વાળું, તોટો આવ્યો છે તેવું [અકર્તરિયું

**ખાધાળું**[2] વિ. [જુઓ 'ખાધું' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] ખાઉધર,

**ખાધું** વિ. [દે. પ્રા. खद्धअ; આને સં. खादित સાથે સંબંધ છે., ગુ. માં એને 'ખાવું'નું ભૂ. કૃ. ગણ્યું છે.] ભોજન તરીકે લીધુ — લીધેલું

**ખાધે-પીધે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ખાધું' + 'પીધું' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] ખાવા પીવામાં, નિર્વાહના વિષયમાં

**ખાધેલ** વિ. [જુઓ 'ખાધેલું'–એનું અવિકાર્ય રૂપ] જુઓ 'ખાધેલું.'

**ખાધેલ-પીધેલ** [જુઓ 'ખાધેલું' + 'પીધેલું;' બંનેનાં અવિકાર્ય રૂપ] (લા.) હૃષ્ટ-પુષ્ટ, ખૂબ તંદુરસ્ત. (૨) ખાધેપીધે સુખી

**ખાધેલું** વિ. [દે. પ્રા. खद्ध + इल्लअ- પ્ર. 'ખાવું'ના બી. ભૂ. કૃ. તરીકે ગુ. માં સ્વીકારેલું] ભોજનમાં લેવાયેલું

**ખાધોક, ૦ડું** વિ. [દે. પ્રા. खद्ध- દ્વારા] વારંવાર ખાધા કરે તેવું, ખાઉધરું [વાચક શબ્દ

**ખાન** પું. [ફા.] અમીરોનો એક ખિતાબ. (૨) પઠાણ લોકોનો

**ખાન-ખાનાન, ખાન-ખાનાં** પું. [ફા. ખાનિ-ખાનાન્] ખાનોનો પણ ખાન, મોટો ખાન, મોટો ઉમરાવ

**ખાનગી** વિ. [ફા.] પોતીકું, અંગત. (૨) જાહેર નહિ તેવું, ગુપ્ત, ગોપ્ય, પ્રાઇવેટ,' 'કૉન્ફિડૅન્શિયલ,' 'સેક્રેટ.' (૩) સ્ત્રી. ગોપ્ય વાત, ગુફતેગુ

**ખાનદાન** વિ. [ફા.] પ્રતિષ્ઠિત, આબરૂદાર. (૨) ઉદાર સ્વભાવનું. (૩) ઊંચા કુળમાં જન્મેલું. (૪) ન. પ્રતિષ્ઠિત કુળ. (૫) સામાન્ય કુળ, વંશ. (૬) પ્રતિષ્ઠિત કુટુંબનું સંતાન

**ખાનદાનિયત, ખાનદાની** સ્ત્રી. [ફા.] ખાનદાન હોવાપણું

**ખાન-દેશ** પું. [+ સં.] મહારાષ્ટ્ર રાજ્યનો સાતપૂડા પર્વત-માળાની દક્ષિણનો પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.)

**ખાનદેશી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખાનદેશને લગતું

**ખાન-પાન** ન. [સં. खादन > પ્રા. खाअण દ્વારા 'ખાન' + સં.] ખાવું અને પીવું એ. (૨) ખાવાની સામગ્રી. (૩) (લા.) ગુજરાન, આજીવિકા

**ખાન-બહાદુર** (-બા:દુર) પું. [જુઓ 'ખાન' + 'બહાદુર.'] અંગ્રેજી રાજ્ય-અમલમાં પારસીઓ મુસ્લિમો વગેરેને આપવામાં આવતો હતો તે એક સરકારી ઇલકાબ

**ખાનરી** સ્ત્રી. આંટ સુધી ચણાતી કાળા પથ્થરની તખ્તી

**ખાનસ(-સા)મા** પું. [ફા. ખાન્સામા] ઘરનો કારભારી. (૨) રસોઈ વગેરે ઉપર દેખરેખ રાખનાર અમલદાર

**ખાન-સાહેબ** પું. [જુઓ 'ખાન' + 'સાહેબ.'] અંગ્રેજી રાજ્ય-અમલમાં પારસીઓ મુસ્લિમો વગેરેને આપવામાં આવતો હતો તે એક સરકારી ઇલકાબ

**ખાનાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાન' ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ખાનપણું. (૨) ખાનની જેમ સત્તા બતાવવાપણું

**ખાના-ખરાબ** વિ. [ફા. 'ખાનહ્ + અર. 'ખરાબ્'] ઘર ખરાબ કરનાર, સત્યાનાશ વાળનાર

**ખાનાખરાબી** સ્ત્રી. [ફા.] ભયંકર સત્યાનાશ, પાયમાલી

**ખાના-જંગ** (-જઙ્ગ) વિ. [ફા. ખાનહ્-જઙ્ગ] ઘરમાં કજિયો કરનારું

**ખાના-જંગી** (-જઙ્ગી) સ્ત્રી. [ફા.] ઘર-કજિયો

**ખાનાજાદ** વિ. [ફા. ખાનહ્-જાદ્] ઘરમાં જન્મેલું અને ઊછરેલું. (૨) પું. એવો નોકર [ર્વચન, દુવા

**ખાનાબાદ** પું. [ફા. ખાનહ્ + અર. આબાદ્] (લા.) આશી-

**ખાના-શુ(-સુ)મારી** સ્ત્રી. [ફા. ખાનહ્ + અર. શુમાર + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઘર-ગણતરી, વસ્તી-ગણતરી

**ખાનું** ન. [ફા. ખાનહ્] ઘર, મકાન (જેવું કે દવાખાનું, છાપ-ખાનું, ખોજાખાનું વગેરે). (૨) કબાટ પેટી પટારા મેજ વગેરેનું વસ્તુ રાખવાનું ઘરું. (૩) બૅંકમાંનું 'લૉકર.' (૪) અંકો અને લખાણના કોઠાઓમાંનું તે તે અંક અને લખાણ માટેનું નાનું નાનું તે તે સ્થાન. (૪) છાપખાનાના કેઇસો-માંનું પ્રત્યેક બીબું રાખવાનું નાનું ઘરું •

**ખાને-આબાદ** વિ. [જુઓ 'ખાનું' + અર.] ઘરમાં પૈસેટકે સુખી

**ખાને-આબાદી** સ્ત્રી. [ફા.] ઘરમાં પૈસેટકે સુખી હોવાપણું

**ખાપ (-પ્ય)** સ્ત્રી. વાંસની ચીપ, વંજી, ખપાટ. (૨) પટારાની આગલી દીવાલની કોરમાં જડવામાં આવતી પટ્ટી. (૩) તલવારના મ્યાનમાં બેઉ બાજુની લાકડાની પટ્ટી. (૪) અરીસો, ચાટલું. (૫) ભરતમાં ભરવામાં આવતું પ્રત્યેક નાનું આભલું. (૬) અબરખની પતરી

**ખાપટ (-ટ્ય)** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ખાપડી** સ્ત્રી. આછી ચામડીનું પડ [ભાંગેલું ઠીબડું

**ખાપડું** ન. [સં. खर्परक > પ્રા. खप्परअ-] માટીના વાસણનું

**ખા(-ખાં)પણ** ન. શબ ઉપર વીંટાળવા માટેનું કાપડ. (૨) ખામી, અપૂર્ણતા, દોષ, કલંક

**ખાપર** ન. [સં. खर्पर- > પ્રા. खप्पर] એ નામની વેલ, સાટોડો

**ખાપરડા** પું., બ. વ. અનાજમાં પડતી એક પ્રકારની જીવાત

**ખાપરિયું** ન. એ નામનું એક ઔષધ. (૨) આંખમાં આંજવાનું એક ઓસડ, કાંસાજણ (જસતની રાખ)

**ખાપરિયો** પું. [જુઓ 'ખાપર' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ખાપર' (સાટોડીનો વેલો).

**ખાપરી**[૧] સ્ત્રી. ઢોરનો એ નામનો એક રોગ

**ખાપરી**[૨] સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાપડી.'] લીંટની પોપડી, નાકનો મેલ, ગૂંગું

**ખાપરું** વિ. [સં. खर्परक- > પ્રા. खप्परअ-] (લા.) (કટાક્ષના અર્થમાં) બધી બાજુએ નજર રાખી શકે તેવું હોશિયાર, ઝીણી નજરવાળું ચતુર

**ખાપરો-કોઢિ(-ઢિ)યો** પું. खर्परक-कौष्ठिकक- > પ્રા. खप्परअ-कोड्ढिअअ-] એ નામના દંતકથાઓમાંના બે ડાકુ. (સંજ્ઞા.) (૨) (લા.) ખટપટિયો

**ખાપરો-ઝવેરી** પું. [+ જુઓ 'ઝવેરી.'] (લા.) ધૂર્ત, ઠગ

**ખાપલું** ન. [જુઓ 'ખાપ' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ચાર ઇંચથી ઓછા પાતળા પથ્થરની ચીપ

**ખા(-ખાં)પવું** સ. ક્રિ. ઉપર ઉપરથી છોલવું, પાતળું કરવું. (૨) પાવડાથી થોડું થોડું ખોદી ઊલટ-પાલટ કરવું

**ખાપિયું** ન. [જુઓ 'ખાપ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખડી ગયેલા અંગની બેઉ બાજુ બાંધવામાં આવતી ખપાટિયાંની ચીપ. (૨) ખપાટિયાનો પ્રત્યેક ટુકડો (નનામીમાં બંધાય છે તે). (૩) કમાન બનાવવા વપરાતી લાકડાની લાંબી ચીપ. (૪) પગરખાંમાં અંદર પગના તળિયા નીચે રહેતો ભાગ

**ખાપું** ન. [જુઓ 'ખાપ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] છાપરા ઉપર બાંધેલું ખપાટનું કામઠું

**ખાબકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ઇચ્છાથી કૂદી પડવું, ઝંપલાવવું. (૨) (લા.) વચ્ચે બોલવું. ખબકાવું ભાવે., ક્રિ. ખબકાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખાબ** ન. [ફા.] સ્વપ્ન

**ખાબડ** વિ. [રવા.] ખડબચડું. (૨) ન. ખાબોચિયું

**ખાબડ-ખૂબડ** વિ. [જુઓ 'ખાબડ,' દ્વિર્ભાવ.] ખાડા, ખૈયા-વાળું, ઢેકા-ઢૈયાવાળું

**ખાબ-ગાહ** સ્ત્રી. [ફા.] શયન-ગૃહ [ખાબોચિયું

**ખાબડી**[૧] સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાબડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]

**ખાબડી**[૨] સ્ત્રી. તલવાર. (૨) (લા.) વ્યભિચારિણી સ્ત્રી

**ખાબડું**[૧] ન. ખોરડું [નાનું ખાબોચિયું

**ખાબડું**[૨] ન. [જુઓ 'ખાબડ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત, પ્ર.]

**ખાબડો** પું. [જુઓ 'ખાબડું.'] મોટું ખાબોચિયું

**ખાબુ** સ્ત્રી. એ નામની એક માછલી

**ખાબોચ, -ચિયું** ન. [+ ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] પાણીથી કે ગંદા પાણીથી ભરેલો નાનો છીછરો ખાડો

**ખાભળ** પું. ઘોડા ઉપર લઈ જવાનો સામાન ભરવાનો ખડિયા જેવો જાડા કપડાનો કે સણિયાનો કોથળો

**ખાભળિયો** પું. [જુઓ 'ખાભળ' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) કન્યાને આપેલો કરિયાવર-ઘરેણાં લૂગડાં વગેરે

**ખામ**[૧] પું. [સં. स्कम्भ > પ્રા. खंभ] તંબુનો કે વહાણનો થંભો

**ખામ**[૨] ન. ખામણું, ક્યારો. (૨) સમુદ્રમાંથી નીકળતું મોતી. (૩) મેલી ઊપજ

**ખામ**[૩] વિ. [ફા.] અધૂરું, અપૂર્ણ. (૨) ઓછું અનુભવી

**ખામચી** સ્ત્રી. કાળજી, ચીવટ

**ખામચી-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] કાળજીવાળું, ચીવટવાળું

**ખામચું** વિ. [જુઓ 'ખામચી' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ખામચીવાળું

**ખામાણિયું** ન. પાણી કાઢવાના કોસની સૂતર કે ચામડાની દોરી, વરત

**ખામણું** ન. છીછરો ગોળ ક્યારો. (૨) પાણિયારા પર કે જમીન ઉપર પાણીનું વાસણ વગેરે રહી શકે એ માટે કરેલો ખાડાવાળો ગોળાકાર. (૩) (લા.) શરીરનો બાંધો, કાઠું. (૪) સ્થાન, ઠેકાણું. (૫) વિ. ઠીંગણું, વામન. (૬) ભડવાઈ કરનારું

**ખામવું** સ. ક્રિ. [સં. क्षाम् > પ્રા. खाम] ક્ષમા કરવી. ખમાવું કર્મણિ., ક્રિ. ખમાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખામસાઈ** સ્ત્રી. ગરમી

**ખામી** સ્ત્રી. [ફા.] અપૂર્ણતા, અધૂરાપણું. (૨) કલંક, દોષ, ખોટ, ખોડ. (૩) કચાશ, 'ડ્રૉ-બૅક' [હોવાપણું

**ખામી-ખૂબી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ખૂબી.'] સારું કે નરસું

**ખામુખા** ક્રિ. વિ. [ફા. ખાહ્મખાહ્] ઇચ્છાએ કે અનિ-ચ્છાએ, નાપસંદગીથી, ન છૂટકે. (૨) જાણીજોઈને. (૩) ખાસ કરીને

**ખામું** ન. જુઓ 'ખામણું (૧-૨).' (૨) ખાબડું, ખાબો-ચિયું. (૩) ઘૂંટણ પાસેના ઘાઘરાના ભાગને ફાટતાં દેવામાં આવતું થીગડું. (૪) (લા.) સ્વરૂપ, આકાર, કદ

**ખામોશ** સ્ત્રી. [ફા.] ખમવું એ. (૨) ધીરજ. (૩) કે. પ્ર.

સબૂર. [૦ પકડવી, ૦ રાખવી (રૂ. પ્ર.) ધીરજ ધરવી]

**ખામોશી** સ્ત્રી. [ફા.] સબૂરી, (૨) ધીરજ [રોગ

**ખામોસા** પું. ઘોડાના મોઢામાં થતો હાડકું વધવાનો એક

**ખાયકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાવું' દ્વારા.] (લા.) ચોરી-છૂપીથી બિનહક્ક મેળવવું એ, ખર્ચ માટે સોંપેલામાંથી રાખી લેવું એ. (૨) લાંચ-રુશ્વત [નાં જોડકણાં

**ખાયણાં** ન., બ. વ. ખાંડતાં ખાંડતાં ગાવાનાં એક પ્રકાર-

**ખાયણું** ન. જુઓ 'ખાયણાં' (એનું એ. વ.). (૨) કાઠી લોકોમાં વેશવાળ કર્યા પછી કન્યાપક્ષ તરફથી વરપક્ષને ત્યાં વહેંચવા મોકલાતી મીઠાઈ સોપારી વગેરે

**ખાયેશ** જુઓ 'ખ્વાહિશ.'

**ખાયો** પું. [ફા. ખાયહ્] લિંગ, પુરુષની જનનેંદ્રિય. (૨) વૃષણ, અંડ. (૩) (લા.) ભરતમાં ભરવામાં આવતું આભલું. (૪) બારદાન

**ખાર**[1] પું. [સં. क्षार > પ્રા. खार, પ્રા. તત્સમ] જેમાં મીઠું અથવા લવણનો ગુણ-સ્વાદ હોય તેવો પદાર્થ–ખારી જમીનમાં ઊપરી આવતો સફેદ પદાર્થ, લૂણો. [૦ લાગવો. (રૂ. પ્ર.) ખારાશને કારણે પદાર્થ ખવાતો જવો]

**ખાર**[2] પું. [ફા.] ઈર્ષ્યા, અદેખાઈ, (૨) દ્વેષ, વેર, શત્રુતા, અંટસ. [૦ કરવો (રૂ. પ્ર.) ઈર્ષ્યા કરવી. ૦ રાખવો (રૂ. પ્ર.) શત્રુતા કરવી]

**ખાર-ખળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાર[1]' + 'ખળી.'] જમીન ધારણ કરનારને માત્ર ખાવાના ઉદ્દેશે આપવામાં આવતી જમીન

**ખારચ** વિ. [જુઓ 'ખારું' દ્વારા.] ખારવાળું, ખારી જમીનવાળું

**ખારચ-કરાળ** (ચ્ય-) સ્ત્રી. [+ સં. कराली], **ખારચ-જમીન** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'જમીન.'] ખારી જમીન, ઊસર જમીન, ખારોપાટ [ખારું

**ખારટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખારું' દ્વારા.] ખારાશ. (૨) વિ.

**ખારણી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાર[1]' + ગુ. 'અણી' ત. પ્ર.] રંગાટ-કામ વખતે ખારવાળા પાણીમાં વસ્ત્રને ડુબાડવાની ક્રિયા [ખાડો, ચણિયારું

**ખારણી**[2] સ્ત્રી. જેમાં ટેકાવાથી કમાડ ફરે તે અડીવાળો

**ખાર-પાટ** પું. [જુઓ 'ખારો' + સં. पट्ट.] ખાર પથરાઈ રહેતો હોય તેવો વિસ્તાર, વિસ્તારવાળી ખારી જમીન, ખારચ-કરાળ, ખારો પાટ, 'સૉલ્ટ લૅન્ડ'

**ખારપાટિયું**[1] વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખારાપાટવાળું

**ખારપાટિયું**[2] વિ. [જુઓ 'ખાર[2]' + સં. पट्ट + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખાર–દ્વેષ-ઈર્ષ્યાને લીધે બળ્યા કરનારું. (૨) (લા.) પ્રપંચી, દાવપેચિયું, કાવાદાવા કરનારું (ન. મા.)

**ખાર-બોળ** (-બૉળ) વિ. [જુઓ 'ખાર[1]' + બોળવું.'] ખારથી ભરેલું, ખારું

**ખાર-બોળાણ** (-બૉળાણ) ન. [જુઓ 'ખાર[1]' + 'બોળવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ખારાશવાળી જમીન, ઊસર ભૂમિ

**ખાર-ભંજણું** (-ભઞ્જણું) વિ. [જુઓ 'ખાર[1]' + સં. भञ्जनक > પ્રા. भंजणअ-] ખારાશ દૂર કરનારું. (૨) ન. અફીણના બંધાણીને અફીણ લીધા પછી કરવાનો નાસ્તો, કૂંગણ, ઠૂંગો (કાચું કોરું ખાવાનું)

**ખાર-ભૂમિ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાર[1]' + સં.], **ખારમ** (-મ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખારું' દ્વારા.] ખારવાળી જમીન, 'સૉલ્ટ-લૅન્ડ,' 'આલ્કલી સૉઇલ'

**ખાર-મુખું** વિ. [જુઓ 'ખાર[2]' + સં. मुख + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] મોઢા ઉપર ઈર્ષ્યા-દ્વેષ વરતાય તેવું, ઈર્ષ્યાખોર –દ્વેષીલું [જુઓ 'ખાર-ભૂમિ.'

**ખારમું** ન. [જુઓ 'ખારમ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**ખાર-મૂતરું** વિ. [જુઓ 'ખાર[2]' + 'મૂતરવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] (લા.) અદેખુ, ઈર્ષ્યાખોર. (૨) દ્વેષીલું

**ખારવણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખારવો' + ગુ. 'અણ' સ્ત્રી-પ્રત્યય.] ખારવા-જ્ઞાતિની સ્ત્રી, ખારવી

**ખારવાઈ** વિ. [જુઓ 'ખારવો'+ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] ખારવાને લગતું. (૨) વહાણ હાંકવાને લગતું

**ખારવા-ગોર** (-ગૉર) પું. [જુઓ 'ખારવો' + 'ગોર.'] હિંદુ ખારવાઓનાં ધર્મકાર્ય કરાવનારો બ્રાહ્મણ

**ખારવાન** ન. જુઓ 'ખારવું.[1]'

**ખારવાર** ન. એકસો સિત્તેર રતલનું એક જૂનું વજન

**ખારવાં** ન., બ. વ. વરસાદને અભાવે જાર-બાજરીના ખેંચી લીધેલા સાંઠા

**ખાર-વિસ્તાર** પું. [જુઓ 'ખાર' + સં.] ખારાશવાળી જમીનનો ભાગ, 'સેલાઇન એરિયા'

**ખારવી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ખારવો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ખારવા-જ્ઞાતિની સ્ત્રી, ખારવણ

**ખારવી**[2] વિ. [જુઓ 'ખારવો' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખારવાને લગતું. [૦ રંગ (રઙ્ગ) (રૂ. પ્ર.) ભૂરો વાદળી રંગ, 'નેવી બ્લ્યૂ']

**ખારવું**[1] ન. [જુઓ 'ખારું' દ્વારા.] તેલ ખારો વગેરેના મિશ્રણમાં બોળી રાખેલું કપડું. (૨) તળાઈ ગોદડાં વગેરેનું ખોળિયું

**ખારવું**[2] અ. ક્રિ. નાહવું. [ખારી બેસવું (-બૅસવું) (રૂ. પ્ર.) લગ્નવિધિ પ્રમાણે નાહવું]

**ખારવું**[3] અ. ક્રિ. [જુઓ 'ખાર,[2]'–ના. ધા.] ઈર્ષ્યા કરવી. (૨) દ્વેષ કરવો. (૩) ક્રોધે ભરાવું

**ખારવો**[1] પું. [સં. *क्षारवहः > પ્રા. *खारवहो > અપ. *खारवहु > જૂ. ગુ. ખારવઉ] ખારા પાણીમાં વહાણ ચલાવનાર નાવિક, 'મૅરિનર,' 'સેઇલર,' 'સી-મૅન.' (૨) એ નામની હિંદુ તેમજ મુસ્લિમ જ્ઞાતિનો નાવિક. (સંજ્ઞા.)

**ખારવો**[2] પું. [જુઓ 'ખારું' દ્વારા.] ખારાશવાળો ગોળ

**ખાર-સહ્લી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાર[1]' + 'સહ્લી' (=ઠામ)] રૂપું રેવવા માટેનું ખાર ભરી રાખવાનું સોનીનું એક વાસણ

**ખારસ્તી** વિ. કઠણ દિલનું, ક્રૂર [પણું, ખારાશ

**ખારાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખારું' + ગુ. 'આઈ' ત પ્ર.] ખારા-

**ખારા-ઘોડા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખારું' + 'ઘોડો.'] (લા.) ભાવનગર તરફ રમાતી એ નામની એક રમત, આટાપાટા, ખારોપાટ. (૨) પું. એ નામનું વિરમગામથી વાયવ્યે રણ નજીકનું એક ગામ. (સંજ્ઞા.)

**ખારાટ** વિ. [જુઓ 'ખારું' દ્વારા.] ખારા સ્વાદવાળું, ખારાશવાળું. (૨) પું. ખારો સ્વાદ

ખારાવું અ. ક્રિ. [જુઓ 'ખાર,[1]' –ના. ધા.] ખારું થઈ જવું [ખારાપણું, ખારો સ્વાદ

ખારાશ[1] (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખારું' + ગુ. 'આશ' ત. પ્ર.]

ખારાશ[2] (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાર[2]' + ગુ. 'આશ' ત. પ્ર.] ખાર, દ્વેષ, (૨) (લા.) અણબનાવ

ખારા-સંગ (-સઙ્ગ) પું. [ફા.] એક પ્રકારનો આરસ, 'ગ્રેનાઇટ'

ખારિગઢ વિ. એ નામની આખલાની એક જાત

ખારિયાણુ .વિ., પું. [જુઓ 'ખારું' દ્વારા.] સમુદ્રકાંઠાના પ્રદેશમાં થતો ભૂખરો પથ્થર

ખારિયું[1] વિ. [જુઓ 'ખારું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ખારાશવાળું, ખારવાળું. (૨) ન. મીઠું ચડાવેલ કાચું શાક. (૩) મીઠું ચડાવેલો ચીભડાં વગેરેનો ટુકડો. (૪) ખારા સ્વાદનું એક ઘાસ. (૫) ચણાના છોડનાં સૂકાં પાન અને ડાંખળાંનો ભૂકો [ઈર્ષ્યાખોર

ખારિયું[2] વિ. [જુઓ 'ખાર[2]' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ખારીલું,

ખારિયો પું. [જુઓ 'ખારિયું.[1]'] એ નામનો એક છોડ

ખારી[1] સ્ત્રી. [સં.] ૧૬ દ્રોણનું એક જૂનું અનાજ વગેરેનું માપ (દ્રોણ = શેર). (૨) ૨૦ મણનું એક જૂનું માપ

ખારી[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'ખારું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ખારા સ્વાદવાળી એ નામની એક ભાજી. (૨) ખારાશને લઈ જાણીતી થયેલી તેવી તેવી નાની નદી. (૩) પાંઉના પ્રકારની ખારા સ્વાદની એક ખાદ્ય વાની

ખારી[3] વિ. [જુઓ 'ખાર[1]' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખારવાળું ખારના અંશ કે પાસવાળુ

ખારી અ(-વ)લા સ્ત્રી. એ નામનું એક પક્ષી

ખારીલું વિ. [જુઓ 'ખાર[2]' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] ઈર્ષ્યાળુ. (૨) દ્વેષીલું. (૩) કિન્નાખોર, ડંસીલું

ખારીલો ન. મોળું લોઢું

ખારી વલા જુઓ 'ખારી અલા.'

ખારી-વાયુ પું. [જુઓ 'ખારી[3]' + સં.] સમુદ્રબાજુથી વાતો પવન, હાંડીફોડ પવન

ખારી-શિં(-શીં, -સિં,-સીં)ગી સ્ત્રી. [જુઓ 'ખારું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'શિં (-શીં, -સિં, -સીં) ગી.'] એ નામનું એક વૃક્ષ. (૨) ખડશિંગી. (૩) મેઢાશિંગી

ખારી-શૌર વિ. બહુ ખારું

ખારી-હાંડલી સ્ત્રી.[જુઓ 'ખારું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'હાંડલી.'] (લા.) મરણ પછી હિંદુઓમાં ત્રીજે દિવસે કરાતું ખીચડી અને તેલનું ભોજન

ખારું[1] વિ. [સં. क्षारक- > પ્રા. खारअ-] ખારા સ્વાદવાળું, ક્ષારમય. (૨) (લા.) અકારું, અપ્રિય, અળખામણું. [૦ અગર, ૦ ઊસ, ૦ ખારું ઊસ (રૂ. પ્ર.) ખૂબ ખારું. ૦ ઝેર (રૂ. પ્ર.) અત્યંત ખારું. (૨) ખૂબ જ ક્રોધે ભરાયેલું. ૦ દવ, ૦ ધૂંધળું (રૂ. પ્ર.) ખૂબ ખારું. ખારી દાઢ થવી (રૂ.પ્ર.) ખાવાના કોઈ પણ પદાર્થની ઇચ્છા થવી. (૨) નશો મેળવવો. (૩) રુશવત લેવી. ખારી આંટી થવી (રૂ. પ્ર.) નારાજ થવો. (૨) બગડવું]

ખારું[2] વિ. [જુઓ 'ખાર[2]' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઈર્ષ્યાળુ. (૨) દ્વેષીલું. (૩) કિન્નાખોર. (૪) સ્વભાવે તીખું

ખારું-ખાટું વિ. [જુઓ 'ખારું[1]' + 'ખાટું.'] જેમાં ખારાશ અને ખટાશ બંને હોય તેવું

ખારૂઈ સ્ત્રી. લાલ રંગની જાડી ખાદી, ચોળિયું. (૨) વિધવાને પહેરવાનું એક જાતનું વસ્ત્ર [જ ગુસ્સે થવું

ખારૂકવું અ. ક્રિ. [જુઓ 'ખાર,[1]' ના. ધા.] (લા.) ખૂબ

ખારેક (-ક્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. खारिक्क ન.] પાકયા પહેલાં જેની ખારી સુકવણી કરવામાં આવી છે તેવો ખજૂર. [૦ કોપરાં, ૦ ટોપરાં (રૂ. પ્ર.) હોળીના તહેવારોમાં વરના પિતા તરફથી કન્યાને મોકલાતી ભેટ. ૦નો ઠળિયો (રૂ. પ્ર.) સ્ત્રીની યોનિની આસપાસનો ભાગ. [ફોઈની ખારેક (રૂ.પ્ર.) બહેન દીકરી કે ફોઈ જેવાં કરાયાં સગાંની ભેટ. (૨) કોઈનું મફતમાં લીધેલું—જે બંનેનો બદલો ન વાળવામાં આવે તો ભારે પડી જાય.]

ખારેકડી સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાની ખારેક. (૨) એ નામનું એક નાનું ઝાડ [બોર.'

ખારેકડી-બોર ન. [+ જુઓ 'બોર.'] જુઓ 'ખારેક-

ખારેક-પાક પું. [જુઓ 'ખારેક' + સં.] ખારેકને ખાંડી એમાં બીજાં વસાણાં નાખી બનાવેલી એક મીઠાઈ

ખારેક-બોર ન. [જુઓ 'ખારેક' + 'બોર.'] ખારેકના આકારના બોરની જાત, ખારેકડી-બોર, કાશી-બોર

ખારેક-બોરડી સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ડી' ત. પ્ર.] ખારેક-બોરનું ઝાડ (બોરડીના ઝાડ જેવાં એ બહુ ઊંચાં નથી થતાં)

ખારેક-સુલેમાની સ્ત્રી. [+ અર.] એ નામની એક જાતની વનસ્પતિ

ખારેકી વિ. [જુઓ 'ખારેક' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખારેક જેવું કે જેવડું. (૨) ખારેક જેવા સ્વાદનું

ખારેકી-બોર જુઓ 'ખારેક-બોર.'

ખારેજ વિ. [અર. ખારિ-જ્] જુદું કાઢેલું. (૨) રદ-બાતલ

ખારેલી સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાર[1]' દ્વારા.] સોનીનું ટંકણખાર રાખવાનું સાધન

ખારેવાટ (-ટય) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ખારું[1]' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર. + 'વાટ[1]' + સા. વિ. નો પ્ર લુપ્ત] ખારે રસ્તે. ખારી જમીનમાં

ખારો[1] પું. [સં. क्षारक- > પ્રા. खारअ-] પાપડિયો ખાર, સંચોરો, સાજીખાર (કઠોળ વગેરે વહેલાં પાકે માટે નખાતો ખારો પદાર્થ, ધોવામાં અને સાબુ બનાવવામાં પણ કામ લાગતો જમીનની સપાટી ઉપરથી પ્રાપ્ત થતો ખારાટ પ્રદેશમાંનો એ ચોક્કસ ક્ષાર). (૨) (લા.) ખારાટવાળી જમીનમાં આવેલો વોકળો

ખારો[2] પું દોરીના ગૂંથણવાળી છાલકીનું વાંસડાને છેડે બાંધેલું ફરી તોડવાનું આંકડીવાળું સાધન

ખારો આમલો, ખારો આંબલો સ્ત્રી. [જુઓ 'ખારું[1]' + 'આમલો'–'આંબલો.'] (લા.) એ નામની બાળકોની એક રમત [એ નામનો એક છોડ

ખારો ઉખરાર પું. જુઓ 'ખારું[1]' + સં. उषर દ્વારા.] (લા.)

ખારોખસ પું. કચરો

ખારોખાર વિ. [જુઓ 'ખાર,[1]'–દ્વિર્ભાવ.] સ્વાદમાં વધારે પડતું ખારું. (૨) (લા.) હલકું, નઠારું

ખારોધા ન. એ નામનું એક ઘાસ [એક છોડ
ખારો ટાંકો પું. [જુઓ 'ખારું[૧]' + 'ટાંકો.'] એ નામનો
ખારોડ વિ. [જુઓ 'ખાર[૧]' દ્વારા] ખારાશવાળું. (૨) પું. ખારોપાટ, ખારાશવાળી જમીન. (૩) વડનગરા નાગરોની એક જાણીતી અટક અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)
ખારો-પાટ પું. [જુઓ 'ખારું' + 'પાટ.[૧]'] વિસ્તારવાળી સપાટ ખારી જમીન. (૨) (લા.) એ નામની એક રમત, અગરપાટો
ખારોલો પું. જુઓ 'ખારીલો.'
ખારોવું અ. ક્રિ. [જુઓ 'ખાર[૧]' દ્વારા ના. ધા.] વિયાણ પછી કોઈ રોગને લઈ ગાય-ભેંસ વગેરેનું દૂધ ઓછું નીકળવું કે વસૂકી જવું
ખાલ (-લ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. खल्ल] ચામડી, ત્વચા. (૨) સર્વસામાન્ય ચામડું. (૩) ઝાડની છાલ. [૦ ઉપાડ (રૂ.પ્ર.) લોભી, કંજૂસ. ૦ ખાલ (-લ્ય) (રૂ.પ્ર.) બહુ ઓછું. (૨) ઘાટું, જાડું. (૩) પ્રસંગોપાત્ત. (૪) જયાંત્યાં. ૦ ખોટ (રૂ. પ્ર.) હલકું, અધમ, નીચ]
ખાલ-ખોસ (ખાલ્ય-) વિ. [જુઓ 'ખાલ' + ખોસવું.'] માત્ર ચામડી જ ખેંચાઈ ચિરાઈ હોય તેવું, ચામડી પૂરતા ભાગમાં ખોસેલું
ખાલડી સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાલ' + ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ચામડીનું ઉપરનું પડ. (૨) ઝાડની છાલ ['ખાલડી.'
ખાલડું ન. [જુઓ 'ખાલ' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ
ખાલડો પું. [જુઓ 'ખાલડું.'] સ્ત્રીનું સ્તન
ખાલપી સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાલપો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ખાલપા-જ્ઞાતિની સ્ત્રી
ખાલપો પું. [જુઓ 'ખાલ' દ્વારા.] ઢોરનાં ચામડાં ઉતરડી એને સુધારનાર-કમાવનાર હરિજનોની એ જાતનો પુરુષ, ચામડિયો. (સંજ્ઞા.) (૨) જૂના જોડાની મરામત કરનારો મોચી. (સંજ્ઞા.)
ખાલ-પોલ વિ. લુચ્ચું, લબાડ, અધમ
ખાલવવું સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખાલી,' ના. ધા.] ખાલી કરવું, ઠાલવવું. ખાલવાવું કર્મણિ., ક્રિ. [અટકાવવું
ખાલવું સ. ક્રિ. [જુઓ ખાલી,' ના. ધા.] બંધ કરવું,
ખાલસ વિ. [અર. ખાલિસ્] ચોખ્ખું, સ્પષ્ટ
ખાલસા વિ. [અર. 'ખાલિસહ્'-શુદ્ધ, મેળવણી વગરનું] જે જમીનમાં સરકાર વિના બીજા કોઈનો હક્ક ન હોય તેવું. (૨) ગુરુ ગોવિંદસિંહે શીખોમાં જે નવો પ્રકાર વિકસાવ્યો તેને અનુસરનારું. (૩) સરકારી કબજે કરેલું, 'એનેક્સ્ડ.' [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) સરકાર તરફથી કબજે કરવું (જમીન વગેરે). ૦ થવું (રૂ. પ્ર.) સરકાર તરફથી કબજે કરાવું]
ખાલી[૧] વિ. [અર.] જેમાં કાંઈ ન હોય તેવું, ભરેલું ન હોય તેવું, ઠાલું. (૨) વચ્ચે સમયનો ખચકો પડયો હોય તેવું.(૩) શૂન્ય, અવકાશમય, 'વૅક્યૂમ.' (૪) નિર્ધન, પૈસા ટકા વગરનું. (૫) ક્રિ. વિ. માત્ર, ફક્ત. [૦ કરવું (રૂ.પ્ર.) સ્થાન ઘર વગેરેથી સંબંધ કે વાસ ઉઠાવવો. ૦ખ(-ખં)મ (-ખમ્મ), ૦ખંગ (-ખઙ્ગ) (રૂ. પ્ર.) તદ્દન ખાલી. ૦ ખંખ (-ખઙ્ખ) (રૂ. પ્ર.) અસર વિનાનું. (૨) ખલાસ થયેલું. (૩) ખાતલ. ૦ જગા-(-ગ્યા), ૦ જમીન (રૂ. પ્ર.) વપરાશ વિનાની જમીન. ૦ થવું (રૂ. પ્ર.) વસવાટ વિનાનું થવું. (૨) વપરાઈ જવું. (૩) અંદર કશું જ ન રહેવું. ૦ પડવું (રૂ. પ્ર.) જગ્યા સ્થાન છોડવું કે દરજ્જો વ્યક્તિ વિનાનાં થવાં. (૨) શૂન્યાવકાશ થવો. ૦ પીલી (રૂ. પ્ર.) વગર કારણે, અમથું. ૦ પેટે (રૂ. પ્ર.) કાંઈ પણ ખાધું ન હોય તેમ, નરણાં. ૦ હાથે (રૂ.પ્ર.) કાંઈ પણ સાથે લીધા વિના]
ખાલી[૨] સ્ત્રી. [સર. 'ખાલી.[૧]'] શરીરનો કોઈ ભાગ એક જ સ્થિતિમાં રહેતાં કે દબાતાં લોહી વહેતું અટકી જાય ત્યારે ઉત્પન્ન થતી ઝણઝણાટી. (૨) એવી સ્થિતિમાં થતી ચામડી વગેરેની નિષ્ક્રિયતાની સ્થિતિ. [૦ ચઢ(-ઢ)વી (રૂ. પ્ર.) તે તે અંગમાં ખાલીની અસર થવી]
ખાલું[૧] ન. [જુઓ 'ખાલ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જોડાનું ઉપરનું ચામડું. (૨) ખળાના અનાજ ઉપર ઢાંકવાનું ઘાસ
ખાલું[૨] વિ. [દે. પ્રા. खल्लअ-; સરખાવો અર. 'ખાલી.'] ખાલી પડેલું, ભર્યા વગરનું ઠાલું. (૩) ન. ચાસમાં મોલ ન ઊગ્યો હોય તેવી ખાલી જગ્યા. (૩) વાણાની કોકડી ભરવાનો નેતરનો કે બરુનો પોલો કકડો. (૪) સાળના તંતુઓ વચ્ચે રાખવામાં આવતો બરુ. (૫) કસ આવવા દેવા માટે એક ચોમાસુ પડતર રાખેલું ખેતર. [૦ખ(-ખં)મ (ખમ્મ) (રૂ. પ્ર.) ખાલી-ખમ]
ખાલેક પું. [અર. ખાલિક્] સરજનહાર, સ્રષ્ટા, પરમેશ્વર
ખાલિયો પું. [જુઓ 'ખાલ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ભરૂચ સુરત વગેરે તરફની ખાલપાઓની જાતનો પુરુષ. (૨) સુતારનું એ નામનું એક ઓજાર
ખાવકણ વિ. [જુઓ 'ખાવકું' દ્વારા.] જુઓ 'ખાઉધરું.' (૨) (લા.) લાંચિયું, રુશ્વતખોર
ખાવકું વિ. [જુઓ 'ખાવું' દ્વારા.] ખા ખા કરનારું
ખાવટી સ્ત્રી [જુઓ 'ખાવું' દ્વારા.] ખાવા માટે વેપારીને ત્યાંથી ઉછીનું લેવામાં આવતું અનાજ (ખેતરમાં મોલ પાકતાં લીધેલા જેટલું કે શરત પ્રમાણે ઉમેરી પરત કરવામાં આવે.)
ખાવડા[૧] પું., બ. વ. અબોલા. (૨) અણબનાવ. (૩) દુશ્મનાવટ [બેટ. (સંજ્ઞા.)
ખાવડા[૨] પું. કચ્છના રણમાં આવેલો એ નામનો એક
ખાવડી સ્ત્રી. ભેંસની એક જાત. (૨) ઉત્તર-મધ્યગુજરાતમાં રમાતી એ નામની એક રમત [(૨) (લા.) અતિ લોભી
ખાવરું વિ. [જુઓ 'ખાવું' દ્વારા.] જુઓ 'ખાધરું.'
ખાવલું ન. માછલું [સ્વામી
ખાવં(-વિં)દ પું. [ફા. ખાવન્દ્] માલિક, પતિ, ધણી,
ખાવા-ટાળ વિ. [જુઓ 'ખાવું'+'ટાળવું.'] ખાઈ બગાડે તેવું. (૨) ખરાબ
ખાવિંદ (ખાવિન્દ) જુઓ 'ખાવંદ.'
ખાવું સ. ક્રિ [સં. खाद्-> પ્રા. खा, પ્રા. તત્સમ] કોઈ પણ ખાઈ શકાય તેવો પદાર્થ મોંમાં મૂકી ચાવી પેટમાં ઉતારવો, જમવું, વાપરવું. (૨) એ રીતે જંતુ વગેરેથી ખવાઈ જવું, (૩) (લા.) ખમવું, વેઠવું. (૪) વ્યય કરવો, ખર્ચ કરવો.

(૪) બગાસું છીંક વગેરે ક્રિયા કરવી. (૫) ઘસાવું, ફટાવું. (૬) ઉચાપત કરવી. (૭) લાંચ લેવી. (૮) ચોરીછૂપીથી લેવું. [**ખાઈ અપૂસીને** (રૂ. પ્ર.) ખંતપૂર્વક ખાઈપીને. **ખાઈ જવું** (રૂ. પ્ર.) પારકું ઓળવી લેવું, ઉચાપત કરવું. (૨) ખામોશ પકડવી. (૩) મન ઉપર ન લેવું. **ખાઈ જોવું** (રૂ. પ્ર.) સ્વાદમાં કેવું છે એ ચાખીને અનુભવવું. **ખાઈ પી ઊતરવું** (રૂ. પ્ર.) ઉપભોગ કરી—માણી લઈ પાર ઊતરવું. (૨) ઘરડા થવું. **ખાઈ પીને** (રૂ. પ્ર.) પૂરી ખંતથી, કાળજી-પૂર્વક. (૨) પૂરી કનડગત થાય એ રીતે. **ખાઈ બગાડવું** (રૂ. પ્ર.) બેવફા નીવડવું. **ખાઈ લેવું** (રૂ. પ્ર.) ઝટ ઝટ ખાવાનું કામ પતાવવું. (૨) ઝટ ઝટ અનુભવ કરી લેવો. **ખાઈને ખાડું કરવું (કે ખોદવું, ઓરું કરવું)** (રૂ. પ્ર.) નિમક-હરામ થવું. **ખાઉં ખાઉં કરવું** (ખાઉંખાઉં-) (રૂ. પ્ર.) ખાઉધરાવેડા બતાવવા. **ખાતાંપીતાં** (રૂ. પ્ર.) દુનિયાદારીનો આનંદ અનુભવતાં. **ખાતું ધન** (રૂ. પ્ર.) કાયમ જેની પાછળ કાંઈ અને કાંઈ ખર્ચ થયા કરે તેવી સ્થાવર મિલકત. **ખાતુંપીતું** (રૂ. પ્ર.) સારી સ્થિતિવાળું, વગર મુશ્કેલીએ કુટુંબનું ગુજરાન ચલાવતું. **ખાવા આપવા** (રૂ. પ્ર.) કન્યાના બાપને કન્યાના સાટામાં પૈસા આપવા. **ખાવા દોડવું (કે ધાવું)** (રૂ. પ્ર.) અળખામણું લાગવું. (૨) ધમકાવવું. **ખાવા લેવા** (રૂ. પ્ર.) વરના બાપ પાસેથી કન્યા આપવા બદલ રકમ લેવી. ૦ **પીવું** (રૂ. પ્ર.) સુખચેનમાં રહેવું. **ખાસડાં ખાવાં** (રૂ. પ્ર.) નિષ્ફળ થવું, પાછા પડવું. (૨) ઠપકો મેળવવો. **ખાંડ ખાવી** (રૂ. પ્ર.) મૂરખ બનવું. **ગમ ખાવી** (ગમ્ય-) (રૂ.પ્ર.) સહન કરી લેવું. (૨) ધીરજ ધરવી. **ગાળ ખાવી** (ગાળ્ય-) (રૂ.પ્ર.) અપશબ્દો સાંભળવા. **ગોળ ખાવો** (ગોળ-) (રૂ.પ્ર.) સગપણ કરવું. **ઘા ખાવો** (રૂ પ્ર.) પાછું પડવું. **ચાડી ખાવી** (રૂ. પ્ર.) એકની વાત બીજાને કરવી. **છીંક ખાવી** (રૂ. પ્ર.) અપશુકન કરવાં. **ટાઢ તડકો ખાવો** (રૂ. પ્ર.) જિંદગીના ફેરફાર જોવા. **તડકો ખાવો** (રૂ. પ્ર.) સૂર્યના તાપનો અનુભવ કરવો. **થાક ખાવો** (રૂ. પ્ર) આરામ લેવો. **દમ ખાવો** (રૂ. પ્ર.) ખામોશ રહેવું. **પૈસા ખાવા** (રૂ. પ્ર.) લાંચ લેવી. **ભાવ ખાવો** (રૂ. પ્ર.) ભારે નફાથી માલ વેચવો. (૨) મોટાઈ બતાવતાં આનાકાની કરવી. **માથું ખાવું** (રૂ. પ્ર.) કંટાળો આપવો. **મારી ખાવું** (રૂ. પ્ર.) અણહક લેવું. (૨) લાંચ લેવી. **વધાઈ (કે વધામણી ખાવી)** (રૂ.પ્ર.) સારા સમાચાર આપવા. **વાત ખાવી** (રૂ. પ્ર.) વાત મનમાં ને મનમાં સમાવી લેવી. **સાકર કેળાં ખાવાં** (રૂ. પ્ર) મુશ્કેલીમાંથી સહેલાઈથી પાર ઊતરવું. **સાથે ખાવું** (રૂ. પ્ર.) આડો વ્યવહાર કરવો. **સમ (કે સોગન) ખાવા** (રૂ. પ્ર.) પ્રતિજ્ઞા લેવી. **હવા ખાવી** (રૂ. પ્ર.) ખુલ્લી હવાનો આનંદ લેવો. (૨) બેકાર બેસી રહેવું]

**ખાવો** પું. [જુઓ 'ખાવું' દ્વારા.] ખેતરમાં થતું ઘણાં ઊંડા મૂળવાળું—મોલને થવા ન દે તેવું ઘાસ

**ખાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાવું'+ ગુ 'આશ' કૃ. પ્ર.] ખાવાની શક્તિ, ખાવાની ગુંજાશ. (૨) ખાવાનો જથ્થો. (૩) (લા.) ખાયકી, લાંચ–રુશ્વત. (૪) દરકાર, ચિંતા, ફિકર

**ખાસ** વિ. [અર.] પોતાનું, પોતીકું, અંગત, અંગનું. (૨) એકને જ લાગુ પડતું, બધાંને લાગુ ન પડે તેવું, વિશિષ્ટ, 'સ્પેશિયલ.' (૩) અમીરી, ઉમરાવને લગતું. (૪) ખાનગી. (૫) બહુ જ અગત્યનું, જરૂરનું. (૬) અમુક માટે નક્કી કરેલું, 'ઇયરમાર્ક્ડ,' 'સ્પેસિફિક'

**ખાસ-ગત** વિ. [જુઓ 'ખાસ'+ સં.] ખાસ, પોતીકું, અંગત. (૨) અગત્યનું. (૩) ખાનગી

**ખાસગી** વિ. [જુઓ 'ખાસ'+ફા. પ્રત્યય.] જુઓ 'ખાસ-ગત.' (૨) પું. ખાનગી કારભારી. (૩) ફોજનો રિસાલદાર

**ખાસડ-કુટ્ટું, ખાસડ-કૂટું, ખાસડ-કૂટિયું** વિ. [જુઓ 'ખાસડ' + 'કૂટવું' + ગુ. 'ઉં' અને 'ઇયું' કૃ. પ્ર. ] (લા.) વારંવાર ઠપકો ખાનારું, ખાસડાં-ખાઉ. (૨) માથાકૂટિયું. (૩) નબળા મનનું

**ખાસડ-કેળ** (-કેળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાસડું' + 'કેળ.'] જેમાં ખાસડિયાં કેળાં થાય છે તેવી કેળની જાત

**ખાસડ-ખોરું** જુઓ 'ખાસડાં-ખોરું.'

**ખાસડાટવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખાસડું,' ના. ધા.] ખાસડે ખાસડે મારવું. (૨) (લા.) ઠપકો દેવો

**ખાસડાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ખાસડું.] (કાંઈક તિરસ્કારના અર્થમાં) જોડા, જૂતિયાં. (૨) (લા.) સખત ઠપકો. [**-ડાં ખાવાં, -ડાં પડવાં, -ડાં મળવાં** (રૂ. પ્ર.) ભારે ઠપકો મળવો. **-ડાં દેવાં, -ડાં મારવાં** (રૂ. પ્ર.) સખત ઠપકો આપવો]

**ખાસડાં-ખાઉ** વિ. [જુઓ 'ખાસડાં' + 'ખાવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર. ], **ખાસડાં-ખોર** વિ. [જુઓ 'ખાસડાં' + ફા. પ્રત્યય] (લા.) ઠપકો ખાવાને ટેવાઈ ગયેલું. (૨) જેને વખતોવખત ઠપકો મળતો હોય તેવું. (૩) બેશરમ, નિર્લજ્જ

**ખાસડાં-બાજી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાસડાં' + ફા.] એકબીજા ઉપર ખાસડાં ફેંકવાં એ. (૨) (લા.) સામસામાં હલકાં વેણ કહેવાં એ. (૩) મૂર્ખાઓની નિરર્થક અથડામણ

**ખાસડિયાં કેળાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ખાસડું' + ગુ. ઇયું' ત. પ્ર. અને 'કેળાં' (જુઓ 'કેળું.')] મોટાં ત્રણ ધારવાળાં કેળાંની એક જાત

**ખાસડિયું** વિ. [જુઓ 'ખાસડિયાં.'] ખાસડાના આકારનું. (૨) ન. જુઓ 'ખાસડિયાં-કેળાં.'

**ખાસડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાસડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] સ્ત્રીનું પગરખું (કાંઈક તુચ્છકારના ભાવથી)

**ખાસડું** ન. [રવા., 'ખસ–ફસ' અવાજ થાય એવું] જૂનું અને ઘસાયેલું પગરખું, જૂનો ફાટેલો પહેરવામાં આવતો જોડો. (૨) (લા.) ઠપકો. (૩) બદનામી. [**-ડા(-ડાં)રાત** (રૂ. પ્ર.) બેદરકારીનો ભાવ. **-ડાં ખાવાં** (રૂ. પ્ર.) ઠપકો મેળવવો. **-ડાંને તળિયે** (રૂ. પ્ર.) એડી નીચે. (૨) બેપરવા. **-ડાંને તોલે** (રૂ. પ્ર.) વિસાત વિનાનું, માલ વિનાનું, તુચ્છ, હલકું. ૦ **ફાટવું.** (રૂ. પ્ર.) પત્નીનું મરણ થવું (જેથી ફરી લગ્ન કરી શકાય એવા ભાવે). **-ડે દાળ વહેંચવી** (-દાળ્ય વેંચવી) (રૂ. પ્ર.) ખાસડાંથી લડવું. **ખાસડે માર્યું** (રૂ. પ્ર.) અપમાનિત. (૨) જતું કરેલું]

**ખાસદાન** ન. [જુઓ 'ખાસ' + ફા. પ્રત્યય] પાનનો ડબો,

પાનદાન, પાનદાની. (૨) કપડાં રાખવાનો ડબો
**ખાસ-દાર** વિ., પું. [જુઓ 'ખાસ' + ફા. પ્રત્યય.] હજૂરિયો, સેવક, નોકર. (૨) અશ્વશાળાનો અધિકારી
**ખાસ-નવીસ** પું. [જુઓ 'ખાસ' + ફા.] ખાનગી લહિયો. (૨) ખાનગી કારભારી, 'પ્રાઇવેટ સેક્રેટરી'
**ખાસ પ્રયોગ** પું. [જુઓ 'ખાસ' + સં.] ભાષામાં પ્રયોજાતો તે તે શબ્દનો વિશિષ્ટ અર્થવાળો પ્રયોગ, રૂઢિ-પ્રયોગ, 'ઇડિયમ' (ક. પ્રા.)
**ખાસ-બરદાર** પું. [અર.] સરદારનાં હથિયાર લઈ સાથે ચાલનારો સેવક. (૨) રાજાની સવારી સાથે ચાલતો સેવક. (૩) રાજાનો હજૂરિયો [ખાનું, અંતઃપુર, રાણીવાસ
**ખાસ-મહ(-હે)લ** (-મૅ:લ) પું. [અર. ખાસમહલ્] જનાન-
**ખાસ(-સા)-મંડળી** (-મણ્ડળી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાસ' + સં. मण्डली], **ખાસ(-સા)-લોક** પું., બ. વ. [જુઓ 'ખાસ' + સં.] અમીર-ઉમરાવ વર્ગ
**ખાસા** વિ. [જુઓ 'ખાસ'દ્વારા વ્રજ.માં રૂઢ.] પાકી નવેં દનું, પાકી અપરસનું. (પુષ્ટિ.) [૦ **અપરસ** (રૂ. પ્ર.) પાકી નવેં દ. (પુષ્ટિ.) ૦ **કરવું** (રૂ. પ્ર.) પાકી નવેં દમાં-અપરસમાં કામ આવે તેવું ધોઈ ને ચોખ્ખું કરવું. (પુષ્ટિ.) ૦**નું જલ** (રૂ. પ્ર.) ઠાકોરજીની સેવામાં ધરવામાં આવતું પાણી. (પુષ્ટિ.) ૦**નું બીડું** (રૂ.પ્ર.) ઠાકોરજી માટે તૈયાર કરેલું પાન-બીડું]. (પુષ્ટિ.)
**ખાસા-ફીસી** સ્ત્રી. [રવા.] છાની છાની વાતો કરવી એ. (૨) આધીપાછી કરવી એ, ચાડીચૂગલી કરવી એ
**ખાસા-મંડળી** (-મણ્ડળી) જુઓ 'ખાસ-મંડળી.'
**ખાસા-લોક** જુઓ 'ખાસ-લોક.'
**ખાસિયત** સ્ત્રી. [અર. ખાસિય્યત્] સ્વભાવ, પ્રકૃતિ, 'ઍપ્ટિટ્યૂડ' (કે. હ.) (૨) વિશિષ્ટ લક્ષણ, 'કૅરૅક્ટરિસ્ટિક'. (૩) આદત, ટેવ, હેવા
**ખાસિયું** ન. ભાર લાદવા માટે ગધેડાં બળદ વગેરે ઉપર મૂકવાની બે બાજુ ખાનાંવાળી ગૂણ. (૨) એવી ગૂણ નીચેની ગાદલી, આછર [જરૂરિયાત છે તેવું
**ખાસુલ-ખાસ** વિ. [અર.] ખાસ અગત્યનું, જેની વિશિષ્ટ
**ખાસું(-સ્સું)** વિ., ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ખાસ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર., વિકલ્પે બેવડો 'સ્સ.'] સારું, ઉત્તમ, બેશ, સરસ, મજાનું. [૦ **દીવા જેવું** (રૂ. પ્ર.) તદ્દન સ્પષ્ટ]
**ખાહિશ** સ્ત્રી. [ફા.] ઇચ્છા, ભાવના (જુઓ 'ખાએશ'-'ખાયેશ' -,ખાહેશ' વગેરે પણ.) [રાખનાર, ભાવનાશાળી
**ખાહિશ-મંદ** (-મન્દ) [ફા.] ઇચ્છા રાખનાર, આકાંક્ષા
**ખાહુલ** પું. [દે. પ્રા. काहल વિ. મૃદુ, કોમળ] કંઠમાંથી નીકળતો મધુર સ્વર
**ખાહેશ** જુઓ 'ખાહિશ.'
**ખાહેશ-મંદ** (-મન્દ) જુઓ 'ખાહિશ-મંદ.' [કરવું, ખમવું
**ખાહોવું** સ. ક્રિ. સંતાપવું, દુઃખ દેવું. (૨) અ. ક્રિ. સહન
**ખાળ** પું. [દે. પ્રા. खाल સ્ત્રી., ન.] મકાનમાંથી મેલું કે સારું પાણી બહાર કાઢવા માટેની નીક કે પરનાળ, મોરી. (૨) એવા ખાળ માટેનું દીવાલમાં પાડેલું બાકું. [૦ **કાઢવો** (રૂ. પ્ર.) મોરી સાફ કરવી. ૦ **જવું**, ૦ **બેસવું** (ખાળ્ય-) (-બેસવું)(રૂ.પ્ર.) પેશાબ જવું. -**ળે ડૂચા** (રૂ.પ્ર.) બેદરકારી]

**ખાળ-કૂવો** પું. [જુઓ 'ખાળ' + 'કૂવો.'] મકાનનું મેલું એકત્રિત કરવા માટેની કૂવા જેવી બંધ ગટર.(જેનું પાણી જમીનમાં જ સમાઈ જતું હોય.), ભોં-ખાળ, મોટી ખાળ-કૂંડી, 'સેસ-પૂલ'
**ખાળ-કૂંડી** સ્ત્રી.. [જુઓ 'ખાળ' + 'કૂંડી.'] નાનો ખાળ-કૂવો, ભોં-કોઠી [પાણીથી સાફ કરવું
**ખાળવું**¹ સ. ક્રિ. [સં. क्षाल् > પ્રા. खाल-] ધોવું,
**ખાળવું**² સં. ક્રિ. રોકી રાખવું, અટકાવવું
**ખાળિયો**¹ પું. [જુઓ 'ખાળ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] પાણી જવા માટેના બાકાનું લંબાવેલું મોં. (૨) મોરિયો. [-**યે જવું**, -**યે બેસવું** (-બૅસવું) (રૂ. પ્ર.) મળત્યાગ કરવો. (૨) પેશાબ કરવો. ૦ **છૂટવો** (રૂ. પ્ર.) રજસ્વલા થવું]
**ખાળિયો**² પું. [જુઓ 'ખાળવું²' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ગાડાના ડાગળાના ભાગમાં આવેલો ઊંડી ચર જેવો ભાગ. (૨) પટારાના આગલા ભાગમાં અંદર પડતો દેખાતો ભાગ. (૩) લાકડાના સપડામાં ખૂણા તરફ જડેલી લોઢાની પટ્ટી
**ખાળુ** પું. માલિક, રક્ષક, (૨) ભંડાર, સંગ્રહ. (૩) વોકળો
**ખાળું** વિ. હામીદાર, જમાન.(૨) ન. જમાનગીરી, બાંહેધરી
**ખાળો** પું. [જુઓ 'ખાળવું²'+ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] અટકાયત, રોકાણ. (૨) વિસામો. (૩) અડચણ, હરકત
**ખાં** વિ. [જુઓ 'ખાન.'] (લા.) નિષ્ણાત, ઉસ્તાદ
**ખાંખરિયું** વિ. [રવા.] ઉધરસવાળું. (૨) ન. ઉધરસનો ઠાંસો
**ખાંખણ** ન. એક જાતની ઔષધોપયોગી વનસ્પતિ. (૨) ખારી જાર કે વરખડીનાં બીમાંથી બનાવવામાં આવતું તેલ
**ખાંખણી** સ્ત્રી. ક્રોધ, રોષ, કોપ, ગુસ્સો, રીસ. (૨) ક્રોધયુક્ત વાણી. (૩) કટકી, કરચ, રજ. (૪) સુકાયેલા ગરવાળી ખડખડતી બદામ
**ખાંખત(-દ)** (-ત્ય, -દ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] ઝીણવટભરી ખંત, ચીવટ, કાળજી. (૨) ઝીણું, કુતૂહલ. (૩) ખણખોદ. (૪) ખેધો, ઈર્ષ્યા, અદેખાઈ. (૫) હરીફાઈ
**ખાંખતી(-દી)** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ખાંખતવાળું
**ખાંખતી(-દી)લું** વિ. [+ ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] ખાંખતવાળું. (૨) મમતીલું, દુરાગ્રહી [ખાંખણનું તેલ
**ખાંખ-તેલ** ન. [જુઓ, ખાંખણ'-'તેલ.'] જુઓ 'ખાંખણ'-
**ખાંખદ(-દ્ય)** જુઓ 'ખાંખત.'
**ખાંખદી** જુઓ ખાંખતી.'
**ખાંખદીલું** જુઓ 'ખાંખતીલું.'
**ખાંખર-ભાંખર** વિ. [રવા.] ખળભળી ગયેલું, જર્જરિત, ખોખરું
**ખાંખરોટવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ખંખેરાને ચોપડવું, થોડું લઈ ઘસીને બધે ચોપડવું. **ખાંખરોટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખાંખરોટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ખાંખરોટાવવું, ખાંખરોટાવું** જુઓ 'ખાંખરોટવું'માં.
**ખાંખલ** વિ. [રવા.] ભયભીત થયેલું, બીધેલું, ડર ખાઈ ગયેલું
**ખાંખાં** ન., બ. વ. [રવા. નિરર્થક શોધ-ખોળ કરવી એ, ફાંફાં
**ખાંખાં-ખંખોળા**, (-ખઙ્ખોળા), **ખાંખાં-ખોળા** (-ખોળા) પું., બ. વ. [+ જુઓ 'ખંખોળવું'-'ખોળવું' + ગુ. 'ઉં'. કૃ. પ્ર.] ખૂણે ખાંચરે વસ્તુ મેળવવા મારવામાં આવતાં ફાંફાં

**ખાંખાં-ખોળું** (-ખોળું) વિ. [રવા. + 'ખોળવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] ખાંખાંખોળા કરનાર

**ખાંખાં-વીખી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાં-ખાં' + 'વીખવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ખાંખાં-ખોળા'. (૨) ખરાબી, તારાજી. (૩) ખણખોદ, બીજાનાં છિદ્ર શોધવાં એ

**ખાંગ** પું. ઘણી ગરમીથી પીગળી ગયેલો ઈંટ કે માટીનો ટુકડો, કીટો. (૨) કૂકો. (૩) હાથીદાંત

**ખાંગડ, ૦ડો** પું. [+ ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] બહુ ગરમીથી પીગળી ગયેલો ઈંટ કે માટીનો ટુકડો, કીટો, ખાંગ. (૨) છીપલાનું રહેઠાણ. (૩) કૂકો. (૪) વિ., પું. અક્કડ, મિજાજી. (૫) શસ્ત્રધારી. (૬) બળવાન.

**ખાંગડિયું** ન. [જુઓ 'ખાંગડ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] છીપ કોડી વગેરેમાં રહેલું જીવડું [એક જાતની છીપ

**ખાંગડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાંગ' + ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**ખાંગડો** પું. [જુઓ 'ખાંગ' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ખાંગ.' (૨) છોકરીઓની રમતની ઘસી ગોળ કરેલી કાંકરી. (૩) ચણાના લોટ સાથે મેથીની ભાજી મેળવી બનાવેલું ખાદ્ય

**ખાંગરિયો** પું. સેવક, નોકર

**ખાંગુ** પું. જાણભેદુ માણસ, ખરી વાતનો જાણકાર માણસ. (૨) જાસૂસ, (૩) મળતિયો. (૪) (લા.) પાકો, 'ભ્રૂડ.' (૫) ખાડો. (૬) ગૂંચવણ [મેજનું ખાનું

**ખાંગું** વિ. વાંકું, ત્રાંસ ધારે એક બાજુ નમતું. (૨) ન.

**ખાંચ** (-ચ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાંચવું.'] ખાંચો, ખસકો, નાનો કાપો. (૨) (લ). સાંકડ, ગૂંચવણ. (૩) નુકસાન. [૦માં નાખ(-નાં)ખવું (રૂ. પ્ર.) ગૂંચવી દેવું, મુશ્કેલીમાં મૂકવું. (૩) ગેરરસ્તે ધકેલી દેવું]

**ખાંચકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાંચકો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ખાંચો. (૨) ગલી, શેરી

**ખાંચકો** પું. [જુઓ 'ખાંચ' + ગુ. 'કું' ત. પ્ર.] ખચકાઈ રહેવું એ, ખમચાઈ રહેવું એ. ખંચકો. (૨) (લા) કચુપચુ હોવાપણું, અનિશ્ચય. (૩) આનાકાની, (૪) અટકાયત

**ખાંચા-ખૂંચ** (ખાંચ્ય-ખૂંચ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાંચવું' + 'ખૂંચવું.'] નાની મોટી ખોડ-ખાંપણ. (૨) ખાડો-ખચકો. (૩) (લા.) ઝીણવટ, બારીક વિષય. (૪) ભૂલ-ચૂક

**ખાંચ-ખૂંચિયું** (ખાંચ્ય-) વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખાંચખૂંચવાળું

**ખાંચડ** (-ડચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાંચવું' દ્વારા.] ટેકરીની પડખેનો સાંકડો માર્ગ. (૨) ખીણ. (૩) કઢણની એક તરફની ઊંડી જગ્યા

**ખાંચણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાંચવું' + ગુ, 'અણ' કૃ. પ્ર.] આંકો, ખસરકો. (૨) કોતરની બેઉ બાજુનો ખાંચો

**ખાંચરો** પું. [જુઓ 'ખાંચવું' દ્વારા.] નાનો ખૂણો. (૨) અટકાવ. (૩) (લા.) સમયનો ખાલી ભાગ

**ખાંચવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ખાંચો પાડવો, ટોચવું. **ખંચાવું**[1] (ખચ્ચાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ખંચાવવું** (ખચ્ચાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખાંચા-ખૂંચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાંચો' + 'ખૂંચવું' + ગુ- 'ઈ' કૃ. પ્ર.] નાના મોટા ખાંચાવાળી સ્થિતિ, ખૂણો-ખાંચરો. (૨) ગલી-કૂંચી

**ખાંચા-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [જુઓ 'ખાંચો' + સં.] જેમાં સિક્કો નાખવાથી એટલી કિંમતની વસ્તુ નીકળી આવે તેવું એક યંત્ર

**ખાંચાળું** વિ. [જુઓ 'ખાંચો' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] ખાંચાવાળું, ખાંચ-ખચકાવાળું. (૨) ગલીકૂંચીવાળું. (૩) (લા.) મુશ્કેલ, ગૂઢ. (૪) આંટીઘૂંટીવાળું, વાંધા-વચકાવાળું

**ખાંચો** પું. [જુઓ 'ખાંચવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] કોઈ પણ આકારમાં પડતો ખચકો. (૨) મુખ્ય રસ્તાની બાજુએ પડતો તે તે ગલી કે શેરીનો ખચકો, ગલી. (૩) (લા.) વાંધો, હરકત. (૪) આનાકાની. [૦ **આવવો** (રૂ. પ્ર.) હરકત આવવી. ૦ **કરવો** (રૂ. પ્ર.) સપાટીમાં ખાંચ પાડવી. ૦ **કાઢવો** (રૂ. પ્ર.) દોષ કાઢવો. ૦ **પડવો** (રૂ. પ્ર.) વાંધો ઊભો થવો. ૦ **રાખવો** (રૂ. પ્ર.) વહેમ કે વાંધો રાખવો]

**ખાંજ** (-જ્ય) સ્ત્રી. [સં. खञ्ज વિ. દ્વારા] લંગડાપણું

**ખાંજણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. खंजण પું.-કાદવ, કીચડ] સમુદ્રના ભાઠાનો ભાગ, છીછરી ખાડી. (૨) ટેકરી ઉપરનો ઢોળાવ. (બંને માટે જુઓ 'ખાજણ.')

**ખાંજરું** ન. [દે. પ્રા. खंजरअ- પું. સુકાઈ ગયેલું ઝાડ] (લા.) ખૂણો. (૨) કોઠી, કોઠાર, ધાન્યાગાર. (૩) છાપરાવાળી ખળી. (૪) ખૂણામાં કોઈ ન જુએ તેવું સ્થાન. (૫) કૂટણખાનું. [-રે નાખ(-નાં)ખવું (રૂ. પ્ર.) હાથ વારે ઘડીએ ન જાય તેવી જગ્યામાં મૂકી દેવું. -રે પડવું (રૂ. પ્ર.) એવે સ્થાને પડ્યું હોય કે જેથી નજરે ન પડવું]

**ખાંજરો** પું. [જુઓ 'ખાંજરું.'] ખાંચો, ખૂણો, ખાંચરો. (૨) નજરમાં ન આવે તેવું સ્થાન

**ખાંટ** પું. સૌરાષ્ટ્રમાં વસતી એ નામની કાટિયાવરણ એક પ્રજા અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.) (૨) (લા.) વિ. ખાંટું, ધૂર્ત, લુચ્ચાઈમાં નિષ્ણાત

**ખાંટડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાંટ' + ગુ. 'ડું' + 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય] ખાંટ કોમની સ્ત્રી. (સંજ્ઞા.)

**ખાંટવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખાંટ,' - ના. ધા.] છેતરવું

**ખાંટાજી** પું., બ. વ. [જુઓ 'ખાંટ-' > ખાંટા + 'જી' માન બતાવવા] (તુચ્છકારમાં) પકું ધૂર્ત, લુચ્ચાઈમાં નિષ્ણાત

**ખાંટુ** વિ. [જુઓ 'ખાંટ' + ગુ. 'ઉ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) નિષ્ણાત

**ખાંડ**[1] સ્ત્રી. [સં. खण्ड–એનો અર્થ ટુકડો, ગાંગડો અને શર્કરાનો અર્થ રેતીના જેવો ભૂકો; ગુ. માં આવતાં शर्करा > પ્રા. सक्करा તે 'સાકર' (ગાંગડા) અને खण्ड > ખાંડ સ્ત્રી. 'ખાંડ' ભૂકો.] સાકરના ગાંગડાને બદલે બારીક પાસાદાર કણના સ્વરૂપનો ગળ્યો ભૂકો (દળવાથી એ 'બૂરું' બને છે.) [૦ **ખવરાવવી** (રૂ. પ્ર.) ભૂલ ખવડાવવી, છેતરવું. ૦ **ખાવી** (રૂ. પ્ર.) જે કહે કે કરે તેવું ન હોવું. (૨) ભૂલ ખાવી, છેતરાવું. (૩) વ્યર્થ જવું. ૦ **ધોળવી** (રૂ. પ્ર.) મીઠાઈ બનાવવી. ૦**નું નાળિયેર** (રૂ. પ્ર.) કશું કાઢી નાખવા જેવું ન હોય તેવો વિષય. ૦**નું પાટિયું** (રૂ. પ્ર.) દેવદારનું પાટિયું. ૦ **પાથરવી**, ૦ **પીરસવી** (રૂ. પ્ર.) સારું સારું મીઠું મીઠું બોલવું. (૨) ખુશામત

કરવી. ૦ **ભભરાવવી** (રૂ. પ્ર.) ખુશામત કરવી. ૦ **ભરવી** (રૂ. પ્ર.) મીઠું મીઠું બોલવું. ૦ **વાપરવી** (રૂ. પ્ર.) જમણવાર કરવો]

**ખાંડ[2]** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાંડવું.'] ધારવાળી વસ્તુની ધારમાં પડેલો તે તે ખચકો

**ખાંડ-કૂટ** (ખાંડ્ય-કૂટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાંડવું' + 'કૂટવું.'] ખાંડવા કૂટવાનું પરચૂરણ કામ. (૨) (લા.) માનસિક અકળામણ, અમૂંઝણ

**ખાંડ-કેરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાંડ[1]' + 'કેરી.'] કેરીનું ગળ્યું અથાણું ('ગોળ'ને બદલે 'ખાંડ' નાખી કરેલું)

**ખાંડ-ખાજું** ન [જુઓ 'ખાંડ[1]' + 'ખાજુ.'] ખાંડ પાઈ હોય તેવું ખાજું

**ખાંડણિયું** ન. [જુઓ 'ખાંડણું[2]' + 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખાંડવાનું સાધન, સાંબેલું. (૨) પહોળા ઘાટનો ખાંડણિયો

**ખાંડણિયો** પું. [જુઓ 'ખાંડણિયું.'] જેમાં ખાંડવામાં આવે છે તે જમીનમાં દબાવેલું કે છૂટું પથ્થરનું કે લાકડાનું પોતામાં ખાંચાવાળું સાધન, ઉખળિયો, ઊખળો. [-**યામાં ઘાલી(૦ને) ખાંડવું** (રૂ. પ્ર.) પોતાના સંપૂર્ણ કબજામાં લઈને જુલમ ગુજારવો. -**યામાં માથું** (રૂ. પ્ર.) પૂરી આપત્તિ, પૂરું જોખમ]

**ખાંડણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાંડવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] જમીનમાં દબાવેલી ન હોય તેવી પથ્થરની કે લોખંડ યા પિત્તળની ઊખળી

**ખાંડણી-દસ્તો** પું. [+ જુઓ 'દસ્તો.'], **ખાંડણી-પરાઈ** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પરાઈ.'] ખાંડણી અને એમાં ખાંડવાનું લોખંડ યા પિત્તળનું તેમ લાકડાનું સાધન

**ખાંડણું[1]** ન. [જુઓ 'ખાંડવું' + ગુ. 'અણું' ક્રિયાવાચક કૃ. પ્ર.] ખાંડવાનું કામ. (૨) ખાંડવાની વસ્તુ

**ખાંડણું[2]** ન. [જુઓ 'ખાંડવું' + ગુ. 'અણું' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] ખાંડવાનું સાધન–સાંબેલું કે દસ્તો

**ખાંડવ** (ખાણ્ડવ) ન. [સં.] કુરુક્ષેત્રમાં આવેલું આજના દિલ્હીની દક્ષિણ દિશાએ પ્રાચીન ઇંદ્રપ્રસ્થ-ખાંડવપ્રસ્થ આસપાસનું એક **વન** (જે બાળી નાખ્યા પછી ત્યાં પાંડવો માટે 'ઇંદ્રપ્રસ્થ' વિકસાવ્યું હતું.) (સંજ્ઞા.)

**ખાંડ-વડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાંડ[1]' + 'વડી.'] ચણાના લોટને છાસમાં પકવી ચોસલાં પાડેલી વાની, ઢોકળી, પાટવડી

**ખાંડવ-પ્રસ્થ** ન. [સં.] પાંડવોને જ્યાં રહેવા મોકલવામાં આવેલા તે યમુનાના પશ્ચિમ કાંઠાનું ખાંડવવનની નજીકનું નગર, ઇંદ્રપ્રસ્થ. (સંજ્ઞા.)

**ખાંડવી[1]** સ્ત્રી. અનાજનું એક માપ, માણું [વાની

**ખાંડવી[2]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાંડ[1]'-દ્વારા.] ખાંડની ચાસણીવાળી

**ખાંડવું[1]** સ. ક્રિ. [સં. कण्ड्-> પ્રા. कंड] કુટરડી ફોતરાં છોડાં કાઢવાં. **ખંડાવું[2]** (ખણ્ડાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ખંડાવવું[2]** (ખણ્ડાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ

**ખાંડવું[2]** સ. ક્રિ. [સં खण्ड्- > પ્રા. खंड] ટુકડા ટુકડા થાય એમ કુટરડવું. **ખંડાવું[3]** કર્મણિ., ક્રિ. **ખંડાવવું[3]** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખાંડ-સ(-સા)રી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાંડ[1]' દ્વારા.] દેશી જૂનવાણી પદ્ધતિથી તાવડામાં બનાવેલી ખાંડ

**ખાંડા-જંગ** (-જઙ્ગ) પું. [જુઓ 'ખાંડું[1]' + ફા.], **–ગી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય] તલવારનું યુદ્ધ

**ખાંડા-ધર** વિ. પું [જુઓ 'ખાંડું[1]' + સં.] ખાંડું ધારણ કરનારો યોદ્ધો

**ખાંડા-ધાર** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાંડું[1]' + 'ધાર.'] તલવારની ધાર

**ખાંડા-બરડું** વિ. [જુઓ 'ખાંડું[2]' + 'બરડ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ખંડિત, ભાંગ્યું-તૂટ્યું. (૨) (લા.) જુદા જુદા સ્થળે થોડો ઝાઝો વરસાદ પડ્યો હોય તેવું [તલવારવાળું

**ખાંડાયત** વિ. [જુઓ 'ખાંડું' દ્વારા.] ખાંડું ધારણ કરનારું,

**ખાંડા-રાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાંડું[1]' + 'રાણી.'] ખાંડાને વરમાળ પ્રથમ અર્પીને પરણનારી રાજપૂત સ્ત્રી

**ખાંડિયું** વિ. [જુઓ 'ખાંડ[2]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જેમાં ધાર ખંડાઈ ગઈ હોય તેવું. (૨) ખંડિત થયેલું, ખોડ-ખાપણવાળું. (૩) ન. ભાંગેલા શિંગડાવાળું ઢોર. (૪) નાની ભેંસ, ખડેલું, જોટડું [માપ

**ખાંડી[1]** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. खंडिआ] જૂના કાચા વીસ મણનું

**ખાંડી[2]** સ્ત્રી. ક્ષારમાં પલાળી કંકુ તરીકે વપરાતો હળદરનો ગાંઠિયો

**ખાંડી[3]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાંડું[1]' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય] રમત માટે લાકડાની બનાવેલી નાની તલવાર

**ખાંડી-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [જુઓ 'ખાંડી[1]' + ફા. 'બન્દ્.'] જેમાં ઘણી ખાંડીઓ સમાવેશ પામે તેટલા મોટા જથ્થાનું

**ખાંડીલો** પું. [જુઓ 'ખાંડવું[2]' દ્વારા] લાકડાનો ખાંડણિયો, ઊખળો

**ખાંડુલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાંડું[2]' + ગુ. 'ઊલું' ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] એક શિંગડું ભાંગ્યું હોય તેવી ભેંસ કે ગાય. (૨) ભેંસની એક જાત

**ખાંડું[1]** ન. [સં. खड्गक-> પ્રા. खग्गअ-] કાંઈક પહોળા પાનાની જરા નાના ઘાટની તલવારની પ્રાચીન એક જાત. [-**ડાના ખેલ** (રૂ. પ્ર.) યુદ્ધ. (૨) ભારે મુશ્કેલ બાબત. -**ડાની ધાર** (રૂ. પ્ર.) ઘણું જ વિકટ સાહસભરેલું કાર્ય. -**ડાં ખખડાવવાં, -ડાં ખેલવાં** (રૂ. પ્ર.) યુદ્ધ કરવું. ૦ **મોકલવું** (રૂ. પ્ર.) રાજપૂતોમાં વરના જવાને બદલે એનું ખાંડું કન્યાને ત્યાં મોકલી લગ્ન કરવું]

**ખાંડું[2]** વિ. [સં. खण्डित-> પ્રા. खंडिअ-] જેની ધારમાં ખચકા પડી ગયા છે તેવું. (૨) શિંગડાં વિનાનું, બોડું

**ખાંડું-બાંડું** વિ. [જુઓ 'ખાંડું[2]' + 'બાંડું.'] શિંગડાં અને પૂંછડું કપાઈ ગયાં હોય તેવું. (૨) (લા) ખોડવાળું, ખામીવાળુ

**ખાંડૂક** ન. એક જાતનું ગૂમડું

**ખાંડેરું** ન. ઊંટ, સાંઢિયો. (૨) ઊંટનું ટોળું

**ખાંઢ** પું. બે ધારવાળી સીધી તલવાર, કિરચ

**ખાંત** (-ત્ય), **-તી[1]** જુઓ 'ખંત.'

**ખાંતી[2]** પું. કઠિયારો

**ખાંતીલું** જુઓ 'ખંતીલું.' [(૨) (લા.) ધાંધલ, ધમાલ

**ખાંદણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. ચોમાસામાં મચેલો ગારાનો જથ્થો.

**ખાંદણું** ન. [જુઓ 'ખાંદણ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ચોમાસામાં મચેલો ગારાનો જથ્થો

**ખાંદો** પું. પ્રવાહીમાં કાંઈ ચોળી નરમ બનાવવું એ

**ખાંધ** (-ધ્ય) સ્ત્રી. [સં. स्कन्ध > પ્રા. खंध પું.; જુઓ 'કાંધ.'] બેઉ ખભા સહિતનો ડોકનો પાછળનો ભાગ, 'સ્કંધ.' (૨) બળદ વગેરેની ગરદન ઉપરનો ભાગ (જ્યાં ધોંસરું રહે છે). (૩) (લા.) મદદ. [૦ આવવી, ૦ પાકવી (રૂ. પ્ર.) બળદની ખાંધ છોલાતાં પાકી જવી. ૦ આપવી, ૦ દેવી (રૂ. પ્ર.) ટેકો આપવો. (૨) મુડદાને ઊંચકવું. ૦ પડવી (રૂ. પ્ર.) (બળદની) કાંધ પર આટણ પડવાં. (૨) અનુભવ લેવો. ૦ મારવી (રૂ. પ્ર.) હેરાન પરેશાન કરવું. -ધે કોથળો (ખાંધ્યે-) (રૂ. પ્ર.) ફિકર વિનાનું]

**ખાંધલું** ન મધ ભરેલો કુદરતી પૂડો

**ખાંધિયો** પું. [સં. स्कन्धिकक > પ્રા. खंधिघअ-] મુડદાને ખાંધે ચડાવી સ્મશાને લઈ જનાર માણસ, કાંધિયો. (૨) (લા.) ખુશામતખોર માણસ

**ખાંધી** વિ. [સં. स्कन्धिक- > પ્રા. कंधिअ-] ખાંધ પડી ગઈ હોય તેવું. (૨) પું. ખાંધવાળો બળદ

**ખાંધીલું** વિ. [જુઓ 'ખાંધ' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] ખાંધ ઉપર રાખવામાં આવતું હોય તેવું

**ખાંધું** જુઓ 'કાંધું.' ('ખાંધું' ખાસ વ્યાપક નથી, 'કાંધું' જ ઉચ્ચારાય છે.) [કાંધિયો. (પારસી.)

**ખાંધો**[1] પું. [સં. स्कन्धक- > પ્રા.खंधअ-] મુડદાને ઉપાડનારો,

**ખાંધો**[2] પું. કાદવ, ગારો

**ખાંપ**[1] (-પ્ય) સ્ત્રી. ખાંપો, ભૂલ, ખોડ, ખામી. (૨) કટકો, ટુકડો, (૩) ગ્લાનિ, દિલગીરી. (૪) નુકસાન. (૫) ઢળ્યું, ઠરી ગયેલું ચોસલું. (૬) દવા તરીકે વપરાતું એ નામનું એક તેલ

**ખાંપ**[2] વિ. લાંબું થઈને સૂતેલું કે પડેલું

**ખાંપણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. ખોડ, ખામી, એબ, દોષ. (૨) દવા તરીકે વપરાતું એ નામનું એક તેલ, ખાંપ

**ખાંપવું**[1] સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખાંપો,' ના. ધા.] ખાંપા હોય તે દૂર કરવા, સોરવું. (૨) પાવડાથી આમતેમ કરવું. (૩) કાઢી લેવું. (૪) કોલવું

**ખાંપવું**[2] અ. ક્રિ. ચુપકીદીથી ખસી જવું–ચાલ્યા જવું

**ખાંપા** પું., બ. વ. [જુઓ 'ખાંપો.'] જુવાર–બાજરી વગેરેનાં ઠૂંડાં કપાઈ ગયા પછી જમીનમાં રહેતા કરચા

**ખાંપિયું** ન. [જુઓ 'ખાંપો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] વાંસડાની પટ્ટી, વંજીનો ટુકડો. (૨) ખભાનું હાડકું. (૩) સ્ત્રીઓનું પગમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું

**ખાંપું** ન. હળનો અણીદાર દાંતો, ચવડું. (૨) દડ્બું, ચોસલું

**ખાંપો** પું. ભાંગેલા છોડ વગેરેનો લીલો–સૂકો ઊભેલો ખીપો, ખૂંપરો. (૨) કાંઈ ભરાવાથી લૂગડામાં પડતો ચીરો. (૩) ખણ્યા–ખોદ્યા વગરનો ભાગ. (૪) (લા.) ખોડ–ખાંપણ. (૫) રાભો માણસ

**ખાંભ** પું. [સં. स्कम्भ > પ્રા. खंभ-] ખંભો, થાંભલો

**ખાંભડાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ખાંભો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ખાંભીઓ

**ખાંભલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખાંભુ' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાની ખાંભી

**ખાંભી** સ્ત્રી. [સં. स्कम्भिका > પ્રા. खंभिआ અને 'ખાંભો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] હદ વગેરેની નિશાનીનો ખોડેલો પથ્થર. (૨) મૃતાત્મા પાછળ યાદગીરી માટે ખોડવામાં આવતો નાનો પથ્થર ('પાળિયા'માં ઉપર આકૃતિ અને નીચે મરણનો પ્રસંગ નોંધેલ હોય છે, જ્યારે 'ખાંભી'માં કશું નથી હોતું.)

**ખાંભું** ન. [સં. स्कम्भक- > પ્રા. खंमअ-] (લા.) ખાતર-પૂંજો નાખવાનો ખાડો. (૨) પેશાબખાનું

**ખાંભો** પું. [જુઓ 'ખાંભું.'] પ્રદેશની કે ગામની બીજા પ્રદેશો તેમ ગામો વચ્ચેની હદ બતાવવા ખોડવામાં આવતો તે તે પથ્થર

**ખાંસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. [સં. कास > खास પું.] ઉધરસ, ખાંસી

**ખાંસવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ખાંસ.'] ઉધરસ ખાવી, ખાંસી ખાવી

**ખાં-સાહેબ** પું. [જુઓ 'ખાન' > 'ખાં' + 'સાહેબ.'] જેના નામને અંતે 'ખાન' શબ્દ હોય તેવા મુસ્લિમ માટેનું માનવાચક સંબોધન. (૨) પઠાણ માટે માનવંત સંબોધન. (૩) (લા.) સંગીતનો ઉસ્તાદ મુસ્લિમ. (૪) અક્કલ વગરનો માણસ (કટાક્ષમાં)

**ખાંસી** સ્ત્રી. [સં. कास > પ્રા. खास દ્વારા] ઉધરસ

**ખિખવાવવું** જુઓ 'ખીખવવું'માં.

**ખિખિયાટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખિખિયાટો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય.] તીણો ખિખિયાટો

**ખિખિયાટો** પું. [રવા.] ખીખી કરી હસવું એ, ખલખલાટ

**ખિખિયારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખિખિયારો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનાં બાળકોનું આનંદપૂર્વકનું હસવું એ

**ખિખિયારો** પું. [રવા.] કંટાળો ઊપજે એવી રીતનું હસવું એ

**ખિખોડવું** સં. ક્રિ. [રવા.] છોલવું, ઘસવું. **ખિખોડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખિખોડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખિખોડાવવું, ખિખોડાવું** જુઓ 'ખિખોડવું'માં.

**ખિ(-ખી)ચ-ગાલ્લું** ન. [રવા. + 'ગાલ્લું.'] ધીરું અને હેલા ખાતું જાય તેવું ગાડું. (૨) મોટું ગાડું

**ખિચડિયું** વિ. [જુઓ 'ખીચડી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખીચડીના જેવું. (૨) (લા.) ભેળ-સેળવાળું, પંચરાઉ. (૩) અ-વ્યવસ્થિત

**ખિજડિયો** પું. [જુઓ 'ખીજડો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) એક જાતનો પથ્થર

**ખિજમત** જુઓ 'ખિદમત.'

**ખિજમત-ગાર** જુઓ 'ખિદમત-ગાર.'

**ખિજમત-ગારી** જુઓ 'ખિદમતગારી.'

**ખિજમત-દાર** જુઓ 'ખિદમત-દાર.'

**ખિજમતદારી** જુઓ 'ખિદમતદારી.'

**ખિજમતિયું** જુઓ 'ખિદમતિયું.'

**ખિજમતી** જુઓ 'ખિદમતી.'

**ખિજવણી** સ્ત્રી., -ણું ન. [જુઓ, ખીજવવું + ગુ. 'અણી'-'અણું' કૃ. પ્ર.] ખીજવવાની ક્રિયા. (૨) ચીડવવાની ક્રિયા

**ખિજવાટ** પું. [જુઓ 'ખિજાવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ખીજ ચડવી એ, ગુસ્સો, ક્રોધ, કોપ. (૨) ચીડ

**ખિજાવવું** જુઓ 'ખિજાવું'–'ખીજવું'માં. (પ્રે. 'ખિજાવવું'

રૂપ નથી, 'ખીજવવું' વ્યાપક છે.)
**ખિજાવું** અ. ક્રિ. [સં. खिद्य- > પ્રા. खिज्ज, 'ખીજવું' પણ.] ગુસ્સે થવું. (૨) ચિડાવું. (૩) સ. ક્રિ. ઠપકો આપવો. **ખીજવવું, ખિજાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ખિજાળ** વિ. [જુઓ 'ખીજ' + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.] ખીજવાળું, વારંવાર ગુસ્સે થઈ જનારું. (૨) ચીડિયું
**ખિટરિયું** ન. ચોસલું, દડબું
**ખિ(-ખિં, -ખીં)ટલિ(-ળિ)યાળું** વિ. વાંકડિયું (ખાસ કરીને 'મોવાળા')
**ખિટાળું** જુઓ 'ખિટલિયાળું.'
**ખિડકી** સ્ત્રી. [હિં.] બારણું. (૨) બારી
**ખિતાબ** પું. [અર., પ્રતિષ્ઠાની સંજ્ઞા] ઇલકાબ, પદવી, ઉપાધિ, 'ડિગ્રી'
**ખિતાબ-ધારી** વિ. [+ સં. °ધારી પું.], **ખિતાબી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખિતાબવાળું
**ખિદમત** સ્ત્રી. [અર.] સેવા-ચાકરી, પરિચર્યા, તહેનાત, ખિજમત
**ખિદમત-ગાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] સેવક, પરિચારક, ખિજમત-ગાર [ખિજમતગારી
**ખિદમતગારી** સ્ત્રી [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] સેવક-ભાવ,
**ખિદમત-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] જુઓ 'ખિદમત-ગાર,' ખિજમત-દાર [ખિજમતગારી
**ખિદમતદારી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ખિદમતગારી.'
**ખિદમતિયું, ખિદમતી** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' અને 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ખિદમત-ગાર,' ખિજમતિયું, ખિજમતી
**ખિદોડી ખિદાવવી** (રૂ. પ્ર.) તકલીફમાં મૂકવું, હેરાન પરેશાન કરવું (ન. મા.) [કષ્ટ પામતું
**ખિદ્યમાન** વિ. [સં.] ખેદ પામતું, ઉદ્વેગ પામતું. (૨) (લા.)
**ખિનખાબ** જુઓ 'કિનખાબ.'
**ખિન્ન** વિ. [સં.] ખેદ પામેલું, ઉદ્વેગ પામેલું. (૨) ના-ઉમેદ થયેલું, આશાભંગ થયેલું. (૩) ગમગીન, દિલગીર
**ખિન્નતા** સ્ત્રી. [સં.] ખિન્ન હોવાપણું
**ખિન્નમનસ્ક** વિ. [સં.] ઉદ્વેગ-ભરેલા મનવાળું
**ખિન્નમુખું** વિ. [સં. खिन्न-मुख + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] મોઢા ઉપર ખેદ દેખાય તેવું
**ખિન્ની** સ્ત્રી. રાયણ
**ખિયાડો** પું. સખત ઠપકો, ઝાટકણી
**ખિયાનત** સ્ત્રી. [અર.] કોઈની થાપણ ઓળવી લેવાની ક્રિયા. (૨) બેઇમાની, વિશ્વાસ-ઘાત
**ખિરંટી** (ખિરણ્ટી) સ્ત્રી. [સં. खरयष्टिका > પ્રા. खरइट्ठिआ] એ નામની એક વનસ્પતિ, બલા
**ખિરાજ** સ્ત્રી. [અર.] ખંડણી [ભરનારું
**ખિરાજી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખંડણી ભરનારું, કર
**ખિરિંદ** (ખિરિન્દ) ન. ઉપદંશનું ચાંદું, ચાંદી
**ખિરોદક** ન. [સં. क्षीरोदक > જૂ. ગુ.] સ્ત્રીઓને પહેરવાની એક ભાતીગળ રેશમી સાડી
**ખિરોયું** વિ. [જુઓ 'ખીરું' દ્વારા.] દૂધ આપતું હોય તેવું, દુઝાણું (ઢોર). (૨) બાજરાના કાચા કણવાળું (ડૂંડું)
**ખિલ** વિ. [સં.] વધારાનું પરિશિષ્ટ-રૂપ
**ખિલ-કાંડ** (-કાણ્ડ) પું. [સં.] ગ્રંથના પરિશિષ્ટ-રૂપે કે અંત-ભાગમાંનું વધારાનું લખાણ, 'એપિલોગ' (દ. બા.)
**ખિલકોડી, ખિલકોલી** જુઓ 'ખિસકોલી.'
**ખિલ ખિલ** ક્રિ. વિ. [રવા.] એવા અવાજથી હસાય એમ
**ખિલખિલવું** અ. ક્રિ. [રવા.] એવા અવાજથી હસવું
**ખિલખિલાટ** પું. [જુઓ 'ખિલખિલવું + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] 'ખિલ ખિલ' અવાજે હસવું એ
**ખિલજાવવું** જુઓ 'ખીલજવું'માં.
**ખિલ(-લ્લ)ત** પું. [અર. ખિલ્અત્] મહેરબાની બતાવવા અપાતો પોશાક, સરપાવ
**ખિલ-તત્ત્વ** ન. [સં.] વનસ્પતિ કે પ્રાણીના દ્રવ્યના અધૂરા વિઘટનથી ઉત્પન્ન થતું એક તપખીરિયા રંગનું કે કાળું તત્ત્વ. (પ્રા. વિ.) [તેજાબ. (પ્રા. વિ.)
**ખિલતત્ત્વામ્લ** પું. [+ સં. अम्ल] ખિલતત્ત્વનો બનેલો
**ખિલવટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખીલવવું' + ગુ. 'અટ' કૃ. પ્ર.] ખીલવવું એ, ખિલવણી [ખીલવનારો માણસ
**ખિલવટો** પું. [જુઓ 'ખિલવટ' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.]
**ખિલવણ** (-ણ્ય), -ણી સ્ત્રી. [જુઓ 'ખીલવવું' + ગુ. 'અણ' અને 'અણી' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ખિલવટ.'
**ખિલવત** સ્ત્રી. [અર. ખલ્વત્] એકાંત સ્થાન. (૨) ખાનગી ઓરડો. (૩) ખાનગી સલાહ
**ખિલવત-ખાનું** ન. [+ જુઓ 'ખાનું.'], **ખિલવત-ગાહ** સ્ત્રી. [+ ફા.] ખાનગી મસલત કરવાનું મકાન
**ખિલવતી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] એકાંતમાં રહેનારું. (૨) પું. એકાંતમાં રહેનાર સાધુ. (૩) ગાઢ મિત્ર
**ખિલાફ** વિ. [અર.] વિરુદ્ધ, પ્રતિકૂળ. (૨) ન. અસત્ય, જૂઠાણું
**ખિલાફત** સ્ત્રી. [અર.] ઇસ્લામની સેવા. (૨) ખલીફાની ગાદી
**ખિલાફતી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ખિલાફતને લગતું
**ખિલાયાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'ખીલ' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) નાનાં બાળકોને આંખમાં ખીલ ન થાય એ માટે ડોકમાં રખાતી દોરામાં બાંધેલી અરણીના ટુકડાઓની માળા
**ખિલારી** પું. એક જાતનો બળદ
**ખિલાવવું**[1] જુઓ 'ખીલવું[1]'માં. (આ પ્રે. રૂપ પ્રચલિત નથી, 'ખીલવવું' વ્યાપક છે.)
**ખિલાવવું,[2] ખિલાવું** જુઓ 'ખીલવું[2]'માં.
**ખિલોડી** સ્ત્રી. ખિસકોલી
**ખિલોણું** ન. [હિં. ખિલૌના] રમકડું
**ખિલ્લત** જુઓ 'ખિલત.'
**ખિશિ(-સિ)યાણું** જુઓ 'ખસિયાણું.'
**ખિસકાવવું** જુઓ 'ખીસકવું'માં.
**ખિસકોલી** સ્ત્રી. જુઓ 'ખિલોડી.'
**ખિસરિયું** વિ. [જુઓ 'ખીસર' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ખીસર-ઉતરાણને દિવસે અપાતું (દાન વગેરે)
**ખિસિયાણું** જુઓ 'ખિશિયાણું' અને 'ખસિયાણું.'
**ખિસ્સા-કાતરુ** જુઓ 'ખીસા-કાતરુ.'
**ખિસ્સા-કાપુ** જુઓ 'ખીસા-કાપુ.'
**ખિસ્સા-કોશ(-ષ)** જુઓ 'ખીસા-કોશ.'

**ખિસ્સા-ખરચ, ખિસ્સા-ખર્ચ** જુઓ 'ખીસા-ખરચ'–'ખીસા-ખર્ચ.' ['ખીસા-ખર્ચી.'
**ખિસ્સા-ખરચી, ખિસ્સા-ખર્ચી** જુઓ 'ખીસા-ખરચી'–
**ખિસ્સા-ખાલી** જુઓ 'ખીસા-ખાલી.'
**ખિસ્સા-ઝુવાર** જુઓ 'ખીસા-ઝુવાર.'
**ખિસ્સા-ચોર** જુઓ 'ખીસા-ચોર.'
**ખિસ્સા-ફાડ** જુઓ 'ખીસા-ફાડ.'
**ખિસ્સા-બત્તી** જુઓ 'ખીસા-બત્તી.'
**ખિસ્સા-ભરુ** જુઓ 'ખીસા-ભરુ.'
**ખિસ્સા-માર** જુઓ 'ખીસા-માર.'
**ખિસ્સામારી** જુઓ 'ખીસામારી.'
**ખિસ્સું** જુઓ 'ખીસું.'
**ખિ(-ખી)ટલિ(-ળિ)યાળું** જુઓ 'ખિટલિયાળું.'
**ખીખરું** ન. શિખરબંધ મંદિરોમાં નાનાં નાનાં શિખરોના આકારનું કોતરકામ. (સ્થાપત્ય.)
**ખીખલી** સ્ત્રી. ધકલી
**ખીખવવું** સ.ક્રિ. [રવા.] ખીજવવું, ગુસ્સે કરવું. **ખીખવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખિખવાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ખીખા** પું., બ. વ. જુવાર કાપી લીધા પછી રહેતાં ઠૂંઠાં
**ખી ખી** ક્રિ. વિ. [રવા.] એવા અવાજથી (હસવામાં)
**ખીખી-ખાખા** પું., બ.વ. [રવા.] (લા.) પરસ્પરની હસાહસ, ઠઠ્ઠા-મશ્કરી
**ખીચ** વિ. [રવા.] ગીચ, ભરચક, સલોસલ, ખીચોખીચ
**ખીચ-ગાહલું** જુઓ 'ખિચ-ગાહલું.'
**ખીચડ-પાપડ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ખીચડી + પાપડ.'] (લા.) ઘરમાં નાનાં મોટાં બધાં માંદાં હોય એમ
**ખીચડં-પાક** (ખીચડમ્પાક) પું. [જુઓ 'ખીચડી' + સં.] (તુચ્છકારમાં) ખીચડી
**ખીચડી** સ્ત્રી. [દે.પ્રા. खीचडअ- પું., ન.] ચોખા અને મગની દાળ યા તુવેર દાળના મિશ્રણનો પાક. (૨) (લા.) કોઈ પણ એકથી વધુ વસ્તુઓ–ભાષાઓ વગેરેનું સંમિશ્રણ. [૦ **ખદખદવી** (રૂ.પ્ર.) મિજાજ કરવો. ૦ **ખવડાવવી** (રૂ.પ્ર.) ભરણપોષણ કરવું. ૦ **પક(-કા)વવી** (રૂ.પ્ર.) ગોટાળો કરવો. (૨) અણઘટતો લાભ ઉઠાવવો. ૦ **પાકવી** (રૂ.પ્ર.) સફળતા મળવી. ૦ **લેવી** (રૂ.પ્ર.) દલાલી-રૂપે લાંચ લેવી. **ગરમ ખીચડી, ગરમાગરમ ખીચડી** (રૂ.પ્ર.) નવવધૂ સાથેનો સંભોગ]
**ખીચડી-ખાઉ** વિ. [+ જુઓ 'ખાવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ.પ્ર.] ખીચડી ખાનારું. (૨) (લા.) હલકી કોટિનું
**ખીચડી-ખાતું** ન. [+ જુઓ 'ખાતું.'] (લા.) ઘણી જ ગરીબ પરિસ્થિતિ [ખાવાનો સમય, સાંઝ
**ખીચડી-ટાણું** ન. [+ જુઓ 'ટાણું.'] ખીચડી રાંધવા-
**ખીચડી-પાંચમ** (-મ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પાંચમ.'] શ્રાવણ સુદિ પાંચમ, નાગપાંચમ. (સંજ્ઞા.)
**ખીચડું** ન. [+ ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] (તુચ્છકારમાં) ખીચડી
**ખીચડો** પું. [જુઓ 'ખીચડી.'] ઉતરાણ ઉપર ઘઉં પલાળીને એનું બનાવવામાં આવતું મિષ્ટાન્ન. (૨) ઘણાં કઠોળ એકઠાં કરી રાંધેલું ખાદ્ય. (૩) ઉતરાણ ઉપર બહેન-દીકરીઓને અપાતું અનાજ. (૪) (લા.) ભેળસેળ, મિશ્રણ. [૦ **કરવો** (રૂ.પ્ર.) એકમાં અનેક વાતો ભેળવી ગોટાળો કરવો. ૦ **જારવો** (રૂ.પ્ર.) દેવને રાંધેલા અનાજનું નૈવેદ્ય ધરવું. ૦ **બાફવો** (રૂ.પ્ર.) બે બનાવોની ભેળસેળ કરી પહેલો બનાવ બગાડવો]
**ખીચા(-ચો)ખીચ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ખીચ,' દ્વિર્ભાવ.] ઠાંસી ઠાંસીને, ગીચોગીચ, ભરચક
**ખીચિયાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'ખીચ,' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ચોખાના લોટને બાફીને કરવામાં આવતા એક પ્રકારના પાપડ
**ખીચી** સ્ત્રી. [રવા.; જુઓ 'ખીચડી'–એનું બાળભાષાનું રૂપ.] ખીચડી. (૨) ઘઉં જુવાર વગેરેનો પાપડ માટે બાફી રાખેલો લોટ
**ખીચોખીચ** જુઓ 'ખીચાખીચ.'
**ખીજ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખીજવું'–'ખિજાવું.'] રીસ, ક્રોધ, કોપ, ગુસ્સો. (૨) ચીડ. [૦ **કાઢવી** (રૂ.પ્ર.) એકના ઉપરનો ગુસ્સો બીજા ઉપર ઠાલવવો]
**ખીજ-ગાહલું** જુઓ 'ખિચ-ગાહલું.' (૨) જાનનું છેલ્લું ગાડું
**ખીજડ(-ડો)** જુઓ 'ખીજડો.'
**ખીજડા-પંથ** (-પન્થ) પું. ['ખીજડા'નો સંબંધ જામનગરમાંના એ પંથના મોટા મંદિરમાં ખીજડાનું વૃક્ષ હતું એ કારણે + જુઓ 'પંથ.'] એ નામનો એક વૈષ્ણવ સંપ્રદાય, પરણામી સંપ્રદાય, નિજાનંદ સંપ્રદાય. (સંજ્ઞા.)
**ખીજડા-પંથી** (-પન્થી) વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ખીજડા પંથનું અનુયાયી
**ખીજડા-મંદિર** (-મન્દિર) ન. [જુઓ 'ખીજડો' + સં.] (જામનગરના 'ખીજડા-પંથ'ના મંદિરમાં 'ખીજડો' હતો એ દ્વારા) જામનગરમાં આવેલું પરણામી પંથનું મંદિર. (સંજ્ઞા.)
**ખીજડી** સ્ત્રી. એ નામનો એક બેઠા ઘાટનો છોડ, બેઠી ખીજડી (મોટા ખીજડા નથી હોતા ત્યાં વિજયાદશમીને દિવસે હિંદુઓ 'બેઠી ખીજડી'નું પૂજન કરે છે.)
**ખીજડો** પું. એ નામનું એક ઝાડ, શમી વૃક્ષ (વિજયા-દશમીને દિવસે હિંદુઓ જેનું પૂજન કરે છે.)
**ખીજવવું** જુઓ 'ખિજાવું'–'ખીજવું'માં. **ખીજવાવું** પ્રે. નું કર્મણિ., ક્રિ.
**ખીજવું** સ. ક્રિ. [સં. खिद्य->પ્રા. खिज्ज-] ગુસ્સે થવું, ધમકાવવું. (૨) ઠપકો આપવો, ખિજાવું, વઢવું. **ખિજાવું** કર્મણિ નથી થતું, કર્તરિ અર્થ જ છે. **ખીજવવું, ખિજાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. (આમાં 'ખિજાવવું' રૂપ અપ્રચલિત છે.)
**ખીજવાવું** જુઓ 'ખીજવવું'માં.'
**ખી(-ખીં)ટ** સ્ત્રી. બંને છેડેથી બેસાડેલી ખીલી, જડ
**ખી(-ખીં)ટી** સ્ત્રી. ભીંતમાં લગાડેલી લાકડાની કે લોઢા યા ધાતુની મોટી ખીલી
**ખી(-ખીં)ટો** પું. ભાંગી ગયેલી ડાળીનો ઝાડ સાથે વળગી રહેલો ભાગ. (૨) ભોંય કે લાકડામાં ઠોકીને ખોસેલો લાકડા કે લોખંડનો માથાવાળો ખીલો. (૩) ઘંટીનો હાથો. (૪) બંદરમાં વહાણ નાંગરવા માટે લેવાતો કર
**ખીડકી** જુઓ 'ખિડકી.' (૨) જુઓ 'ખડકી.'

**ખીણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. ઊંચી બે જમીન યા બે પહાડો ડુંગરો કે ટેકરીઓ વચ્ચેની ઊંડાઈ નો ભાગ. (૨) કોઈ પણ નદીનો બેઉ કાંઠાઓની નજીકનો નીચાણવાળો પ્રદેશ

**ખીણ-જમીન** (ખીણ્ય-) [+ જુઓ 'જમીન.'] ખીણમાં આવેલી જમીન, 'રૅવાઇન લૅન્ડ'

**ખીપો** પું. સૂકા ઝાડની તૂટેલી ડાળીઓનો સુકાયેલો છેડો, કરચો. (૨) જુવાર બાજરી વગેરેના સાંઠા કપાઈ ગયા પછી જમીનમાં રહેલો તે તે ખૂંટો

**ખીમણું** ન. દાગીનામાં નંગ બેસાડવા માટેનું ખાનું કે ખચકો. (૨) એવા ખચકામાં ભરાવેલું-બેસાડેલું નંગ

**ખીમો** પું. [અર. કીમહ્] માંસનો છૂંદો. [૦ કરવો (રૂ. પ્ર.) સખત માર મારવો]

**ખીર** (-રચ) સ્ત્રી. [સં. क्षीरी > પ્રા. खीरी] દૂધ-ભાતની એક ગળી વાની [ધોળી જાતની કાકડી

**ખીર-કાકડી** સ્ત્રી. [પ્રા. खीरी (< સં. પ્ર. क्षीरी) + 'કાકડી.']

**ખીર-ખંડો** (-ખણ્ડો) પું. + 'ખાંડ' દ્વારા.] શ્રાદ્ધને દિવસે સાંઝે જમાડવામાં આવતો ભોઈ

**ખીર-ખીર બગલા** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'બગલો.'] (લા.) દ્વારકા તરફ રમાતી એક બાળ-રમત

**ખીર-ખુરમો** પું. ['ખીર' + જુઓ 'ખુરમો.'] દૂધ સાથે પકવેલી સેવ, બિરંજ

**ખીર-ચટાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખીર' + 'ચાટવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] ધાવણ છોડાવવા માટે બાળકને ખીર ચટાડવાની ક્રિયા [(ઝાડવું)

**ખીર-ચંપો** (-ચમ્પો) પું. [સં. क्षीर-चम्पक] સફેદ ચંપો

**ખીર-ડોડી** સ્ત્રી. [પ્રા. खीर (> સં. क्षीर) + જુઓ 'ડોડી.'] જેમાંથી દૂધ જેવો ચીડ નીકળે છે તેવી એક વનસ્પતિ, ખરણેર [જાતની વેલ, ખણેર, ખીરવેલ

**ખીરણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [સં. क्षीरिणी > પ્રા. खीरिणी] એક

**ખીરપું** વિ. નાજુક, કોમળ [એક મીઠાઈ

**ખીર-વડું** ન. [સં. क्षीर > પ્રા. खीर + 'વડું.'] દૂધ-ચોખાની

**ખીર-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [સં. क्षीरवल्ली > પ્રા. खीरवल्ली] જુઓ 'ખીરણ.'

**ખીરું** ન. [સં. क्षीरक- > પ્રા. खीरअ-] ગાય ભેંસ વિયાય ત્યારે ઓર પડ્યા પહેલાનું ઘટ્ટ દૂધ, ખરેંટું. (૨) (લા.) મસાલો લોટ અને પાણી ભેળાં કરી ચડાવવામાં આવતો આથો, ખમીર ચડાવેલો રગડો. (૩) એક જાતની કુમળી કાકડી. (૪) એ નામનું એક રેશમી કાપડ, ખિરોદક. (૫) ખીરો, કાકડી [વણવામાં આવેલો કામળો

**ખીરો**[1] પું. કાળી અને ધોળી ઊનથી તાણોવાણો બનાવી

**ખીરો**[2] પું. [જુઓ 'ખીરું.'] એ નામનું એક શાક, કાકડી

**ખીલ** [સં. कील > પ્રા. खील, પ્રા. તત્સમ] ચીચવાનો ઊભો ડાંડો. (૨) ઘંટીનો ખીલડો. (૩) આંખનાં પોપચાંમાં અંદરના ભાગે થતો લોહી-માંસનો અણીદાર ગઠો. (૪) સ્ત્રી-પુરુષોને જુવાનીના આરંભે મોં ઉપર થતી નાની નાની ફોલ્લી

**ખીલ-ખીલ માંડવો** પું. [જુઓ 'ખીલ,'-દ્વિર્ભાવ + 'માંડવો.'] (લા.) બાળકોની એ નામની એક રમત, ખીલ-માંકડાં

**ખીલ-ગોટીલો** પું. [જુઓ 'ખીલ'+'ગોઠીલો.'] ઘંટીનો ખીલડો. (૨) (લા.) એ નામની બાળકોની એક રમત

**ખીલજવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ખીલવું. (૨) ઊપસી આવવું. (૩) (લા.) આનંદથી ઊભરાવું. ખિલજાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખીલડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખીલડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાની ખીલી. (૨) તાણાને કાંજી આપતી વખતે તાણાના એક છેડા તરફની ખૂંટી

**ખીલડું** ન. [જુઓ 'ખીલ.' + 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) મૈથુન. (૨) હવાડો. (૩) આનંદ આપનાર રમતગમત, તમાશો

**ખીલડો** પું. [જુઓ 'ખીલડું.'] ઘંટીના નીચેના પડમાં વચ્ચે રાખવામાં આવતો ખીલો (જેના ઉપર ઉપરનું પડ ફરે.) (૨) ઢોરને બાંધવા માટેનો ખીલો

**ખીલ-દડો** પું. [જુઓ 'ખીલ' + 'દડો.'], **ખીલ-દડો** પું. [જુઓ 'ખીલ' + દડો.'], **ખીલ-પાડો** પું. [જુઓ 'ખીલ + પાડો.'] (લા.) એ નામની બાળકોની એક રમત, ઘંટી-ખીલડો

**ખીલ-મા(-માં)કડાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ખીલ' + 'માંકડું.'] (લા.) એ નામની બાળકોની એક રમત, ખીલ-ખીલ માંડવો

**ખીલ-મા(-માં)કડી** ન. [જુઓ 'ખીલ' + 'માંકડી.'] (લા.) એ નામની બાળકોની એક રમત, ઈંગલી-ઢીંગલી, ધૂળ-ઢગલી (વગેરે અનેક સંજ્ઞાઓવાળી)

**ખીલવવું** જુઓ 'ખીલવું'માં.

**ખીલવું**[1] અ. ક્રિ. (ફૂલનું) વિકસવું. (૧) (લા.) સુંદર દેખાવું, દીપવું. (૩) ગમતે ચડવું. (૪) વાતમાં ખૂબ રસ જમાવતા જવું. (૫) ઉત્સાહિત થવું. ખિલાવું[1] ભાવે., ક્રિ. **ખીલવવું** **ખિલાવવું**[1] પ્રે., સ. ક્રિ. (આમાંનો 'ખીલવવું' માત્ર વ્યાપક છે.)

**ખીલવું**[2] સ. ક્રિ. કપડાની સામસામી ધાર ભેળી કરી સીવવું, બખિયા દઈને સીવવું. **ખિલાવું**[2] કર્મણિ., ક્રિ. **ખિલાવવું**[2] પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખીલા-ઉપાડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખીલો' + ઉપાડવું.'] (લા.) ઘોડાની એક એબ. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) જડમૂળમાંથી કાઢી નાખવું, પાયમાલ કરવું, સત્યાનાશ વાળવું] [સળિયો

**ખીલા-છડ** પું. [જુઓ 'ખીલો' + 'છડ.'] ખીલા-સરી, લોઢાનો

**ખીલા-પાટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખીલો' + 'પાટી.'] પેચ પાડવાનું લુહારનું એક ઓજાર

**ખીલા-મૂળ** ન. [જુઓ 'ખીલો' + મૂળ.'] ઝાડ છોડ વગેરેનું મુખ્ય મૂળ કે જે બાજુનાં મૂળિયાંઓ કરતાં સીધું ઊંડું જાય છે.

**ખીલા-રખુ(-ખું)** વિ. [જુઓ 'ખીલો' + 'રાખવું.' + ગુ. 'ઉ'-'ઉં' કૃ. પ્ર.] જે ઢોર એના એક જ ખીલા ઉપર બાંધવાની ટેવવાળું હોય તેવું. (૨) માત્ર ખીલે જ બંધાઈ રહેનારું અને છૂટીને બહાર ન જનારું (ઢોર)

**ખીલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખીલો'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ખીલો, મેખ, ચૂંક. (૨) ખીંટી. (૩) બંગડી વગેરેમાંની પેચવાળી સળી. (૩) વહાણનાં દોરડાં બાંધવા માટે કૂવા પાસેનું પ્રત્યેક ઊભું ઠેરું. (વહાણ.) (૫) વહાણની પીઠ માટે જડવામાં આવતું પ્રત્યેક ઊભું લાકડું. (વહાણ.) (૬) હાથ પગ પાકતાં

કે ઈજા થતાં નીકળી આવતી હાડકાની કરચ. [૦એ **પોતિયાં** (રૂ. પ્ર.) ચિંતા કે જવાબદારીનો અભાવ]

**ખીલી-ખટ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખીલી' દ્વારા.] (લા.) નડતર, હરકત, અડચણ

**ખીલી-પસિયારાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ખીલી' દ્વારા.] અંદર ખીલી રાખવાથી ઉઘાડવાસ થાય તેવાં બરડવાં

**ખીલી-પસિયારું** વિ. [જુઓ 'ખીલી' દ્વારા.] જેમાં ખીલી અને પાંખિયાં હોય તેવું (ચૂડલી સાંકળાં વગેરે ઘરેણું)

**ખીલી-પાંખિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ખીલી' + 'પાંખિયું.'], **ખીલી-પાંચી** સ્ત્રી. [જુઓ ખીલી' દ્વારા.] જુઓ 'ખીલી-પસિયારાં.'

**ખીલો** પું. [સં. कीलक > પ્રા. खीलअ-] ઉપર માથું બાંધેલો અથવા જાડાઈવાળો અને નીચે અણીવાળો લાકડાનો યા લોઢા વગેરે ધાતુઓનો ઘાટદાર લંબાઈ લેતો ટુકડો, ખૂંટો. (૨) દેશી ચરખા પાસે ખાંધળિયો બાંધવા જમીનમાં ખોડાતું કાણાવાળું લાકડું. (૩) વધેડું. (૪) (લા.) એક ઢોરને બાંધવા જેટલી જગ્યા. (૫) નડતર, અડચણ. [**-લા ઠોકવા** (રૂ. પ્ર.) અડચણ કરવી, (૨) મુકામ કરવો. **-લાને જોરે કૂદવું** (રૂ. પ્ર.) મોટાના આધારે રહી માણવું. **-લે આવવું** (રૂ. પ્ર.) ઠેકાણે પડવું, **-લે ખાળે થવું** (રૂ. પ્ર.) નાશ પામવું. **-લે બંધાવું** (-બન્ધાવું) (રૂ. પ્ર.) ધંધે કે નોકરીએ ચડવું. **-લે બાંધવું** (રૂ. પ્ર.) ધંધે ચડાવવું. (૨) ખાતરી કરવી. ૦ **ઠોકવો** (રૂ. પ્ર.) મજબૂત કરવું. ૦ **થઈ જવું** (-કે **થવું**) (રૂ. પ્ર.) અચંબો પામવું. ૦ **મજબૂત હોવો** (રૂ. પ્ર.) મોટી વગ હોવી. ૦ **લજવવો** (રૂ. પ્ર.) કલંક લાગે તેવું કામ કરવું]

**ખીવવું** અ. ક્રિ. વીજળી થવી. (૨) ઝબૂકવું, ચમકવું

**ખીશ(-સ)ર** (-રય) સ્ત્રી. [સં. क्षाय-सर > પ્રા. खइ-सर પું.] ઉત્તરાયણનો દિવસ. (૨) મકર-સંક્રમણનો દિવસ (અત્યારે અંગ્રેજી જાન્યુઆરી મહિનાની ૧૪ મી તારીખનો દિવસ, મૂળમાં તો ૨૨ મી ડિસેમ્બરનો). (જ્યો.)

**ખીસકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ખસકવું, સરકી જવું. **ખીસકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ખિસકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ

**ખીસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. નકામા હોવું એ. (૨) હોઠની બહાર નીકળેલો દાંત. (૩) દાંત કચડવા એ

**ખીસ-ખોરી** (ખીસ્ય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખીસ' + ફા. 'ખોર' પ્ર. + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] (લા.) કૃપણતા, કંજૂસાઈ

**ખીસર** (-રય) જુઓ 'ખીશર.'

**ખીસવું** અ. ક્રિ. [સુ.] જુઓ 'ખસવું.'

**ખીસા-કાતરુ** વિ. [જુઓ 'ખીસું' + 'કાતરવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.], **ખીસા-કાપુ** વિ. [જુઓ 'ખીસું' + 'કાપવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] ખીસું કાતરી ચોરી કરનાર ચોર, ગજવા-કાતરુ. (૨) (લા.) શાહી ચોર, સારા દેખાવનો (ચોર.). (૩) દગલબાજ, ધૂર્ત

**ખીસા-કોશ(-ષ)** પું. [જુઓ 'ખીસું' + સં.] ખીસામાં રહી જાય એવડો નાના કદનો શબ્દકોશ

**ખીસા-ખરચ, ખીસા-ખર્ચ** પું., ન. [જુઓ 'ખીસું' + 'ખરચ'-'ખર્ચ.'], **ખીસા-ખરચી, ખીસા-ખર્ચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખીસું + 'ખરચી'-'ખર્ચી.'] અંગત ખાનગી ખર્ચ કરવાની રકમ [કશું જ નથી તેવું, કંગાલ

**ખીસા-ખાલી** વિ. [જુઓ 'ખીસું' + ખાલી.'] જેના ખીસામાં

**ખીસા-ખુવાર** વિ. [જુઓ 'ખીસું' + 'ખુવાર.'] (લા.) ખૂબ જ ઉડાઉ, ખરચાળ

**ખીસા-ચોર** પું. [જુઓ 'ખીસું' + સં.], **ખીસા-ફાડ** વિ. [જુઓ 'ખીસું' + 'ફાડવું.'] ખીસું ફાડી-કાતરી ચોરનાર

**ખીસા-બત્તી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખીસું' + 'બત્તી.'] ખીસામાં-ગજવામાં રહે તેવી વીજળી-બત્તી, 'ટોર્ચ'

**ખીસા-ભરુ(-રું)** વિ. [જુઓ 'ખીસું' + 'ભરવું' + ગુ. 'ઉ'' 'ઉ'' કૃ. પ્ર.], **ખીસા-માર** વિ. [જુઓ 'ખીસું' + 'મારવું'] (લા.) લાંચિયું, રુશ્વતખોર

**ખીસામારી** સ્ત્રી. [ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખીસામારનું કામ

**ખીસું** ન. [ફા. કીસહ્] ગજવું, ગૂંજું, ધૂંજું. [**-સાનું તર** (રૂ.પ્ર.) માલદાર, તવંગર, પૈસાદાર. **-સામાં ઘાલવું** (કે **મૂકવું**) (રૂ. પ્ર.) ન ગણકારવું. **-સાં તર કરવાં** (રૂ.પ્ર) પૈસાદાર થવું. ૦ **તર કરવું** (કે **થવું**) (રૂ.પ્ર.) પૈસાદર થવું. ૦ **ભરવું** (રૂ.પ્ર.) લાંચ લેવી]

**ખીંટલિ(-ળિ)યાળું** જુઓ 'ખિટલિયાળું.'

**ખીંટાળું** જુઓ 'ખિટલિયાળું.'

**ખીંટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખીંટો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ભીંતમાં જડેલી કે ખોસેલી લાકડાની ખીલી, ખીંટી. (૨) નાનો ખીંટો. [૦એ **પોતિયાં** (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'ખીલીએ પોતિયાં.']

**ખીંટો** જુઓ 'ખીટો.'

**ખુજાસ** ન. ઝેર, દ્વેષ, વેર

**ખુટાડવું** જુઓ 'ખૂટવું'માં.

**ખુટામણ** ન. [જુઓ 'ખૂટવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] ખોટ, ઘટ. (૨) (લા.) વિશ્વાસ-ઘાત

**ખુટાવું** જુઓ 'ખૂટવું'માં.

**ખુડ ખુડ** ક્રિ. વિ. [રવા.] ઉધરસનો અવાજ આવે એમ

**ખુડ(-ર)ચન** ન. કચૂંબર, કુરચન

**ખુડ(-ર)દ(-ધ)મ** પું. એક છેડે સીસાના ગઠ્ઠા પર ચામડું મઢેલું હોય તેવો પટ્ટો

**ખુડ(-ર)દિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ખુડ(ર)દો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] સિક્કાઓના પરચૂરણનો વેપાર કરનાર વેપારી

**ખુડ(-ર)દો** પું. [ફા. ખુર્દહ્] સિક્કાઓનું પરચૂરણ. (૨) (લા.) ચૂરેચૂરા, ભૂકેભૂકા. [૦ **કરવો**, ૦ **કરી ના(-નાં)ખવો**, ૦ **કાઢવો**, ૦ **કાઢી ના(-નાં)ખવો** (રૂ. પ્ર.) ખતમ કરવું]

**ખુડ(-ર)ધમ** જુઓ 'ખુડદમ.'

**ખુડમાસી** સ્ત્રી. ખુરસી

**ખુડી** કે. પ્ર. [રવા.] બાળકને મોટી ઉધરસ કે નાની ઉધરસ આવે ત્યારે એને માથે હાથ મૂકી કરવામાં આવતો એવો અવાજ

**ખુણિયાળું** વિ. [જુઓ 'ખૂણિયો' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] ખૂણિયાવાળું, ખૂણાવાળું [બોધ

**ખુતબો** પું. [અર. ખુત્બહ્] ઈશ્વર-સ્તુતિ (૨) ઉપદેશ,

**ખુતાડવું, ખુતાવું** જુઓ 'ખૂતવું'માં.

**ખુત્બો** જુઓ 'ખુતબો.'

**ખુદ** સર્વ. [ફા.] પોતે, પંડે, જાતે
**ખુદ-અખત્યારી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'અખત્યારી.'] પોતાનો કાબૂ
**ખુદ-કલમી** વિ. [+ અર. + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] મૌલિક લેખન કરનારું
**ખુદ-કુશી** સ્ત્રી. [ફા.] આત્મહત્યા, આત્મ-ઘાત, આપ-ઘાત
**ખુદ-ગરજ** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ગરજ.'] આપ-મતલબ
**ખુદગરજી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] આપમતલબી
**ખુદ-પરસ્ત** વિ. [+ ફા.] સ્વાર્થી, આપ-મતલબી. (૨) અહંકારી, અભિમાની [અભિમાન
**ખુદપરસ્તી** સ્ત્રી. [ફા.] સ્વાર્થ, આપ-મતલબ. (૨) અહંકાર,
**ખુદ-પસંદ** (-પસન્દ) વિ. [+ ફા.] અભિમાની, અહંકારી
**ખુદ-પસંદગી** (-પસન્દગી) સ્ત્રી. [ફા.] અભિમાન, અહંકાર
**ખુદ-બ-ખુદ** ક્રિ. વિ. [ફા.] આપોઆપ, પોતાની મેળે. (૨) (લા.) રાજીખુશીથી ['ઈ' ત. પ્ર.] સ્વાર્થી
**ખુદ-મતલબ** વિ. [+ જુઓ 'મતલબ.'], **-બી** વિ. [+ગુ.
**ખુદ-મસ્ત** વિ. [+ ફા.] નિજાનંદી, સ્વાત્માનંદી, આત્મારામ
**ખુદ-મસ્તી** સ્ત્રી. [+ ફા.] નિજાનંદ, સ્વાત્માનંદ, આત્મારામપણું
**ખુદ-મુખતાર, ખુદ-મુખત્યાર** વિ. [+ અર. મુખ્તાર્] સ્વચ્છંદી, આપ-ખુદ, આપ-મુખત્યાર
**ખુદ-મુખતારી, ખુદ-મુખત્યારી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] સ્વચ્છંદ, આપમુખત્યારી
**ખુદા** પું., એ. વ., બ.વ. [ફા.] સ્વયંભૂ, પરમેશ્વર, પરમાત્મા. [**૦નું ઘર** (રૂ. પ્ર.) મસ્જિદ. (૨) મંદિર. **૦નો માર** (રૂ. પ્ર.) દૈવી કોપ. **૦નો લાલ** (રૂ. પ્ર.) સાચી ગૃહસ્થ, ઉદારાત્મા, હરિનો લાલ]
**ખુદાઈ**[૧] વિ. [ફા.] ખુદા-સંબંધી, ઈશ્વર-સંબંધી. (૨) પવિત્ર, ઓલિયું. (૩) (લા.) ભોળું, છળકપટ વિનાનું
**ખુદાઈ**[૨] સ્ત્રી. [જુઓ 'ખુદા' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] સ્ત્રી. ઈશ્વરપણું, ઈશ્વરી શક્તિ
**ખુદાઈ-ખિદમતગાર** વિ., પું. [ફા.] પ્રભુનો સેવક. (૨) મુસ્લિમ સ્વયંસેવકોનું એક પ્રકારનું લશ્કરી દળ. (સંજ્ઞા.)
**ખુદા-તાલા** પું., બ.વ. [+ ફા. તઆલા] પરમપ્રભુ, પરમેશ્વર, મહાન ઈશ્વર
**ખુદા-પરસ્ત** વિ. [ફા.] ખુદા–ઈશ્વરના અસ્તિત્વમાં માનનારે, પ્રભુ-પરાયણ [ભાવના
**ખુદાપરસ્તી** સ્ત્રી. [ફા.] ઈશ્વર-ભક્તિ, પ્રભુના શરણની
**ખુદા-પાક** પું. બ.વ. [ફા.] પવિત્ર ઈશ્વર
**ખુદા-બખ્શ(-ક્ષ)** વિ. [ફા. ખુદા-બખ્શ્] પરમેશ્વરે આપેલું. (૨) જે બાળકનો પિતા માલૂમ ન પડયો હોય તેવું, અનાથ. (૩) (લા.) મફતિયું
**ખુદાવંત** (-વન્ત) વિ. [ફા. ખુદાવન્દ્], **-દ** વિ. [ફા.], **ખુદાવિંદ** વિ. ખુદાના જેવું, ઈશ્વર-તુલ્ય
**ખુદા હાફિ(-ફે)જ** કે. પ્ર. [+ અર. હાફિઝ્] 'પ્રભુ તમારું રક્ષણ કરો' એવો ઉદ્ગાર
**ખુનકી** સ્ત્રી. [ફા., ઠંડક] ઠંડક, શીતળતા. (૨) ઘેન, તંદ્રા
**ખુ(-ખૂ)ના-મરકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખૂન' + 'મરકી.'] ખૂનરેજી, કાપાકાપી
**ખુન્નસ** જુઓ 'ખૂનસ.'
**ખુન્નસ-દાર** જુઓ ખૂનસ-દાર.'
**ખુન્નસદારી** જુઓ 'ખૂનસ-દારી.'
**ખુન્નસી** જુઓ 'ખૂન-સી.'
**ખુપખુપાટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] અદેખાઈ, ઈર્ષ્યા
**ખુપાવવું, ખુપાવું** જુઓ 'ખૂપવું'માં.
**ખુફિયા** વિ. [અર. ખુફ્યહ્] છુપાયેલું, ગુપ્ત, છાનું. (૨) ક્રિ. વિ. છાની રીતે
**ખુબખુબા**[૧] ન. શણના પ્રકારનો એક છોડ
**ખુબખુબા**[૨] વિ. [જુઓ 'ખૂબ,'-દ્વિર્ભાવ.] ઘણું, ખૂબ
**ખુબાજી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ
**ખુબાફોડ** ન. એ નામનું સમુદ્રકાંઠાનું એક પક્ષી
**ખુમવારી** સ્ત્રી. ખેડૂતો પાસેથી વેરા લેવાની પદ્ધતિ
**ખુમાણ** પું. સૌરાષ્ટ્રના કાઠીઓની એક નૂખ -અને એનો માણસ. (સંજ્ઞા.)
**ખુમાની** વિ. ['ખુમાન' મધ્ય એશિયાનો એક દેશ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખુમાન દેશનું. (૨) સ્ત્રી. ખુમાન દેશની ખારેક
**ખુમાર** પું. [અર. ખુમાર્] નશો, કેફ. (૨) (લા.) વટ
**ખુમારી** સ્ત્રી. [અર.] (લા.) ધનદોલત વગેરેનો ગર્વ
**ખુમાવતી** વિ. [સં. ક્ષમાવત્] ક્ષમાવાળું, ક્ષમા કરનારું
**ખુર ખુર** ક્રિ. વિ. [રવા.] એક પ્રકારને અવાજે
**ખુરખુરાટ** પું. [જુઓ 'ખુર ખુર' + ગુ. 'આટ' ત. પ્ર.] 'ખુર ખુર' એવો અવાજ
**ખુરચન** જુઓ 'ખુડચન.'
**ખુરચાવવું** જુઓ 'ખૂરચવું'માં.
**ખુરજી** સ્ત્રી. [ફા. ખુર્જીન્] ઘોડેસવારને પોતાનો સામાન રાખવાની મોટી કોથળી
**ખુરદ(-ધ)મ** જુઓ 'ખુડદમ.'
**ખુરદો** જુઓ 'ખુડદો.'
**ખુરદિયો** જુઓ 'ખુડદિયો.' [ખરપી, નાનો ખરપો
**ખુરપલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખુરપી' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]
**ખુરબડો** પું. એ નામનું એક છીપ-જાતિનું દરિયાઈ જંતુ
**ખુર-બંદી** (-બન્દી) સ્ત્રી. [સં. + ફા.] ઘોડા બળદ વગેરેની ખરીમાં નાળ નાખવાની ક્રિયા
**ખુરમી** સ્ત્રી., **-મું** ન. [ફા. ખુર્મહ્] એ નામની એક મીઠાઈ
**ખુરમો** પું. [ફા. ખુર્મહ્] સેવનો બિરંજ. (૨) ખજૂર. (૩) બાજરીનો એક દિવસનો વાસી રોટલો
**ખુરલી**[૧] સ્ત્રી. ધનુર્વિદ્યાનો અભ્યાસ. (૨) લશ્કરી કવાયત
**ખુરલી**[૨] સ્ત્રી. ઘોડા આગળ ઘાસ નાખવાની જગ્યા
**ખુરશી(-સી)** સ્ત્રી. [ફા. કુર્સી] ચાર પાતળા પાયાવાળું આધાર સાથેનું મધ્યમ પ્રકારનું આસન
**ખુરશેદ** પું. [ફા. ખુર્શીદ્, ખુર્શેદ્] સૂર્ય
**ખુરસી** જુઓ 'જુઓ 'ખુરશી.'
**ખુરસું** ન. [જુઓ 'ખુરસી' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાની ખુરસી. (૨) આંગીઠીની ઓટલી. (૩) સોનાની દુકાનમાંની એરણની નીચેની બેઠક
**ખુરંડ** (ખુરણ્ડ) ન. ગૂમડા ઉપર વળેલી પોપડી–કપોટી
**ખુરાઘાત** પું. [સં. ખુર + આ-ઘાત] ખરીનો આઘાત, ખરીનો માર

**ખુરાસાન** પું. [ફા.] ઈરાન દેશનો એ નામનો પ્રાંત. (સંજ્ઞા.)

**ખુરાસાની** વિ. [ફા.] ખુરાસાન દેશને લગતું ખુરાસાન દેશનું, ખુરાસાન દેશમાં આવેલું

**ખુરાંટ**[1] વિ. [રવા.] માથાભારે ધમાલ કરનારું. (૨) સમર્થ

**ખુરાંટ**[2] (-ટ્ય) સ્ત્રી. [સં. ખુર દ્વારા] ઢોરની ખરીઓથી કચડાયેલી જમીન

**ખુરિયા** સ્ત્રી. કાચલી કે બીજી વસ્તુમાંથી બનાવેલું પ્યાલા જેવું સાધન (જેનાથી કપડાં ઉપર પટ્ટા પાડવામાં આવે છે.)

**ખુરી**[1] સ્ત્રી. [સં.] પશુઓના પગમાંની ખરી. (૨) નાળ

**ખુરી**[2] સ્ત્રી. ભઠ્ઠી

**ખુરી-ત્રાંસ** ન. [જુઓ 'ખુરી[1]' + 'ત્રાંસ.'] (લા.) એ નામનું [એક ઝાડ

**ખુરેંચ** (ખુરે'ચ) પું. ઉઝરડો. (૨) વેર, શત્રુતા, દુશ્મનાવટ

**ખુરો**[1] પું. [રવા.] ઘોડાને સાફ કરવાનું સાધન, ખરેરો

**ખુરો**[2] પું. ભઠ્ઠી

**ખુરોસ** પું. કૂકડો

**ખુલા(-લ્લા)ણ** ન. [જુઓ 'ખૂલવું' + ગુ. 'આણ' કૃ. પ્ર.] [અજવાળાવાળી ખુલ્લી જગ્યા

**ખુલાવવું** જુઓ 'ખૂલવું'માં. ('ખૂલવું' પરથી પ્રે. 'ખોલવું' અને એનું પુનઃપ્રેરક 'ખોલાવવું' વ્યાપક; 'ખૂલવું' પરથી પ્રે. 'ખુલાવવું' પ્રચારમાં નથી.)

**ખુલાવું** જુઓ 'ખૂલવું'માં.

**ખુલાસવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ખુલાસો,' -ના ધા.] ખુલાસો થવો. (આ પ્રયોગ રૂઢ નથી; માત્ર 'ખુલાસીને' એવું અવ્યય કૃદંત 'ખુલાસે ઝાડો આવવો' ના અર્થમાં 'ખુલાસીને ઝાડો આવવો' એ રીતે ક્વચિત્ સંભળાય છે.)

**ખુલાસા-બંધ** (-બન્ધ) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ખુલાસો' + ફા. 'બન્દ્.'] **ખુલાસા-વાર** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ખુલાસો' + 'વાર' (= પ્રમાણે)] સમજ સાથે, સ્પષ્ટતાથી, નિરાકરણ-પૂર્વક

**ખુલાસો** પું. [અર. ખુલાસહ્] ચોખવટ, ખુલ્લું હોવાપણું, સ્પષ્ટતા, સ્પષ્ટીકરણ, 'ક્લૅરિફિકેશન.' (૨) નિરાકરણ, નિવેડો, નિકાલ. (૩) સમઝૂતી, 'એક્સ્પ્લેનેશન.' (૪) (મળ વગેરેનું) સાફ આવવું એ. (૫) ફારગતી. (૬) ટીકા-ટિપ્પણ, વિવરણ, 'નોટ્સ.' [**૦ આપવો, ૦ કરવો** (રૂ. પ્ર.) સ્પષ્ટતા કરવી. (૨) સમઝૂતી આપવી. **૦ થવો** (રૂ. પ્ર.) સ્પષ્ટતા થવી. (૨) નિવેડો આવવો. **૦ પૂછવો, ૦ માગવો, ૦ લેવો** (રૂ. પ્ર.) વિગતવાર પ્રશ્નોના જવાબ માગવા. **ખુલાસેથી ઝાડો થવો** (રૂ. પ્ર.) ઝાડો તદ્દન સાફ આવવો]

**ખુલ્લત** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખુલ્લું' દ્વારા.] મિત્રાચારી, દોસ્તી

**ખુલ્લં-ખુલ્લા** (ખુલ્લમ્-ખુલ્લા) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ખુલ્લું,' -દ્વિર્ભાવ.] ખુલ્લે ખુલ્લી રીતે, પ્રગટપણે, ઉઘાડે ચોક, જાહેર રીતે, છડે ચોક, ખૂલે ખુલ્લું

**ખુલ્લાણ** જુઓ 'ખુલાણ.'

**ખુલ્લું** વિ. [વિકલ્પે 'ખૂલું.'] હોય એવું, ઉઘાડું. (૨) સમઝાય એવું સ્પષ્ટ. (૩) છૂપું નહિ તેવું, જાહેર. (૪) નિશ્ચયાત્મક. (૫) (રંગની દૃષ્ટિએ) ઘેરું નહિ તેવું, ખૂલતા રંગનું. [**-લ્લી આંખે** (રૂ. પ્ર.) નરી આંખે, કોઈ યંત્રના સાધન વિના દેખાય એમ. **-લ્લી રીતે** (રૂ.પ્ર.) છડે ચોક, સ્પષ્ટતાથી. **-લ્લી હવા** (રૂ. પ્ર.) બંધિયા નહિ તેવી હવા, 'ઓપન એર.' **૦ કરવું, ૦ મૂકવું** (રૂ. પ્ર.) ઉઘાડવું. (૨) છૂપું જાહેર કરવું. (૩) છાની વાત કહી દેવી. **૦ દિલ** (રૂ. પ્ર.) દિલની મોકળાશ, નિષ્કપટપણું. **૦ પાડવું** (રૂ. પ્ર.) છૂપું જાહેર કરી દેવું. **-લ્લે આમ** (રૂ. પ્ર.) તદ્દન જાહેરમાં, **-લ્લે ચોક** (રૂ. પ્ર.) ઉઘાડે ચોક, ઉઘાડે છોગે, તદ્દન જાહેરમાં. **-લ્લો કાગળ** (રૂ. પ્ર.) વર્તમાનપત્રોમાં છપાય એ રીતનો પત્ર. **-લ્લો હિસાબ** (રૂ. પ્ર.) ચોખ્ખો હિસાબ]

**ખુલ્લે ખુલ્લું** વિ. [જુઓ 'ખુલ્લું,' -દ્વિર્ભાવ] તદ્દન ખુલ્લું, તદ્દન સ્પષ્ટ, ખુલ્લં-ખુલ્લા

**ખુવાટી** સ્ત્રી. માવાની એક મીઠાઈ

**ખુવાર** ક્રિ. વિ. [ફા. ખ્વાર્] અતિ દુઃખી. (૨) પાયમાલ, હેરાન હેરાન. [**૦ના ખાટલા** (રૂ.પ્ર.) ખુવારી, ખૂબ નુકસાન. **૦ મળવું** (રૂ. પ્ર.) પરેશાન થવું]

**ખુવારી** સ્ત્રી. [ફા. ખ્વારી] ખુવાર થઈ જવું એ. (૨) (વિગ્રહમાં-યુદ્ધમાં-આફત વગેરેમાં) જાન-હાનિ

**ખુશ** ક્રિ. વિ. [ફા.] પ્રસન્ન, આનંદિત, હર્ષિત. [**૦ કરવું** (રૂ. પ્ર.) રાજી કરવું. **૦ રહેવું** (-રે:વું) (રૂ.પ્ર.) પ્રસન્ન રહેવું] આ ફારસી શબ્દ સમાસના આરંભે 'ઉત્તમ' એવો અર્થ બતાવે છે.)

**ખુશ-કિસ્મત** વિ. [+ અર.] નસીબદાર, ભાગ્યશાળી

**ખુશ-કિસ્મતી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] સારું નસીબ, સુભાગ્ય

**ખુશકી** સ્ત્રી. [ફા. ખુશ્કી] જમીન ઉપરનો માર્ગ ('તરી' = સમુદ્રમાર્ગ કે જલમાર્ગ), ખુશ્કી

**ખુશકી-નાકું** ન. [+ જુઓ 'નાકું.'] જમીન-માર્ગે આવતા માલસામાનની જકાત વસૂલ કરનારી ચોકી

**ખુશકું, ખુશકૂલું** વિ. દૂબળા શરીરનું, સુકલકડી. (૨) ગજા [વિનાનું

**ખુશ-ખત** ન. [જુઓ ફા. 'ખત.'] સારા સમાચારનો પત્ર

**ખુશ-ખબર** પું., સ્ત્રી. [પું. માં બ. વ., ફા. + જુઓ 'ખબર.'] આનંદ ઉપજાવે તેવા સમાચાર

**ખુશ ખુશ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ખુશ,' -દ્વિર્ભાવ] તદ્દન પ્રસન્ન, ખૂબ ખૂબ આનંદમાં

**ખુશખુશાલ** ક્રિ. વિ. [ફા.] તદ્દન ખુશ, ખૂબ જ પ્રસન્ન. [(૨) સુખી અને તંદુરસ્ત

**ખુશખુશાલી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] અત્યંત પ્રસન્નતા, ખૂબ જ આનંદ. (૨) સુખ અને તંદુરસ્તીનો આનંદ

**ખુશ-દિલ** વિ. [ફા.] જેનું ચિત્ત પ્રસન્ન છે તેવું, પ્રસન્ન-ચિત્ત

**ખુશ-દિલી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ચિત્તની પ્રસન્નતા

**ખુશ-નવીસ** વિ. [ફા.] સારા અક્ષર લખનારું

**ખુશ-નસીબ** ન. [+ જુઓ 'નસીબ.'] સારું નસીબ, સુ-ભાગ્ય. (૨) વિ. નસીબદાર, સદ્ભાગી

**ખુશનસીબી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] નસીબદારી, ભાગ્ય-વત્તા, સુભાગ્ય, સદ્ભાગ્ય

**ખુશ-નિયત** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'નિયત.'] સારી દાનત. (૨) વિ. સારી દાનતવાળું [(૨) પ્રામાણિક

**ખુશનિયતી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] સારી દાનતવાળું.

**ખુશ-નુમા** વિ. [ફા.] મનને આનંદ આપે તેવું મનોરંજક, હૃદ્ય

**ખુશ-બખતી, ખુશ-બખ્તી** સ્ત્રી. [ફા. 'ખુશ્બખ્તી.'] ખુશ થવાનો સમય. (૨) ખુશાલી. (૩) ઉત્સવ, તહેવાર. (૪) ખુશ કરનારું ઇનામ, ખુશાલીની બક્ષિસ

**ખુશબૂ(-બો,-બોઈ)** સ્ત્રી. [ફા. ખુશ્બો] સુગંધ, સૌરભ, સુવાસ

**ખુશબૂ(-બો)-દાર** વિ. [ફા. ખુશ્બોદાર્] સુગંધિત, સુવાસિત

**ખુશ-બો(-બોઈ)** જુઓ 'ખુશ-બૂ.'

**ખુશબો-દાર** જુઓ 'ખુશબૂ-દાર.' [પ્રસન્નતા

**ખુશ-મરજી** સ્ત્રી. [+ ફા. 'મરજી.'] રાજીપો, આનંદ,

**ખુશમશ્કરિયું** વિ. [+ જુઓ ફા. 'મશ્કરી' + ગુ. 'ઇયું. ત. પ્ર.] હાસ્ય-વિનોદી

**ખુશ-મશ્કરી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'મશ્કરી.'] હાસ્ય-વિનોદ

**ખુશમશ્કરું** વિ. [+ જુઓ 'મશ્કરું.'] જુઓ 'ખુખમશ્કરિયું.'

**ખુશ-મિજાજ** પું. [ફા.] આનંદિત સ્વભાવ. (૨) વિ. આનંદિત સ્વભાવવાળું

**ખુશમિજાજી**[1] વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] આનંદિત સ્વભાવવાળું

**ખુશમિજાજી**[2] સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખુશમિજાજ, આનંદિત સ્વભાવ [આનંદિત પરિસ્થિતિ

**ખુશ-હાલ** પું., બ. વ. [ફા. + અર.] આનંદ, પ્રસન્નતા,

**ખુશહાલી**[1] વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] આનંદિત, પ્રસન્ન

**ખુશહાલી**[2] સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] આનંદ, પ્રસન્નતા

**ખુશામત** જુઓ 'ખુશામદ.'

**ખુશામત-ખોર** જુઓ 'ખુશામદ-ખોર.'

**ખુશામતખોરી**[1-2] જુઓ 'ખુશામદખોરી.[1-2]'

**ખુશામતિયું** વિ. [જુઓ 'ખુશામત' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખુશામત-ખોર

**ખુશામતી**[1-2] જુઓ 'ખુશામદી.[1-2]'

**ખુશામદ** સ્ત્રી. [ફા.] મિથ્યા-વખાણ, મિથ્યા-પ્રશંસા, પળશી

**ખુશામદ-ખોર** વિ. [ફા.] ખુશામત કરનારું [આદત

**ખુશામદખોરી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખુશામત કરવાની

**ખુશામદખોરી** વિ. [+ 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ખુશામત-ખોર

**ખુશામદી**[1] વિ. [+ 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ખુશામતિયું.'

**ખુશામદી**[2] સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ખુશામત, પળશી

**ખુશાલ** જુઓ 'ખુશ-હાલ.'

**ખુશાલી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખુશી ખુશી ભરેલી સ્થિતિ, પ્રસન્નતાની પરિસ્થિતિ. (૨) માંગલિક પ્રસંગ આપ્યાનો આનંદ

**ખુશી**[1] સ્ત્રી. [ફા.] પ્રસન્નતા, આનંદ આનંદ. (૨) ઇચ્છા, રુચિ, મરજી. [**૦ની વાત** (રૂ. પ્ર.) આનંદના સમાચાર. **૦નો સોદો** (રૂ. પ્ર.) મરજીની વાત]

**ખુશી**[2] ક્રિ. વિ. [ફા. 'ખુશ્' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] પ્રસન્ન, રાજી

**ખુશી-ખબર** પું., બ. વ. [જુઓ 'ખુશી[1]' + 'ખબર.'] જુઓ 'ખુશ-ખબર.'

**ખુશ્કી** જુઓ 'ખુશકી.'

**ખુસ-ખુ(-ફુ)સ, -સર** ક્રિ. વિ. [રવા.] કાનમાં છાની છાની વાતો કરવામાં આવે એમ [બડ-મૂછો

**ખુસરો** પું. [ફા. ખુસ્રવ્] મૂછ ન ઊગી હોય તેવો પુરુષ,

**ખુસિયો** પું. [અર. ખુસયહ્] વૃષણ, અંડ, પેલ. (૨) વિ., પું. ખસ્સી કરેલો પુરુષ

**ખુસીટાં** ન., બ. વ. પશુઓનાં પગ અને મોઢાનો એક રોગ

**ખુળખુળા** ન. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ખુંમટ** (ખુમ્મટ) વિ. માઠું લાગ્યું હોય તેવું, રિસાયેલું

**ખૂખશે** પું. [રવા.] મરનારની પાછળ હિંદુ રિવાજ પ્રમાણે પાડવામાં આવતી પોક, ઠઠવો

**ખૂચરું** વિ. [સં. कूर्च- > પ્રા. कुञ्च-] નાની બાલવાળી દાઢીવાળું

**ખૂજલી(-ળી)** સ્ત્રી. [સં. खर्जु > પ્રા. खज्जु દ્વારા] શરીર ખાજવ્યા કરે એ પ્રકારનો ચામડીનો રોગ. [**૦ થવી.** (રૂ.પ્ર.) સ્ત્રીને સંભોગ કરવાની ઇચ્છા થવી]

**ખૂટ** (-ટય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખૂટવું.'] ઘટ આવવી એ. (૨) આવેલી ઘટ પૂરનારો તે તે પદાર્થ (છાપખાનાંમાં બીબાં ખૂટતાં)

**ખૂટક** પું. ડાંગ, ડંગોરો

**ખૂટકવું** અ. ક્રિ. ઈંડામાંથી બહાર આવવું. (૨) લાગી આવવું. (૩) સ. ક્રિ. ચાંચ મારવી. (૪) કાપી નાખવું

**ખૂટકો** પું. [જુઓ 'ખૂટવું' + ગુ. 'કો' કૃ. પ્ર.] ઘટ આવવી એ, કમી, ઊણપ

**ખૂટડું** ન., -**ડો** પું. બળતા લાકડાનો ટુકડો, ખોયણું

**ખૂટણ**[1] વિ. [જુઓ 'ખૂટવું' + ગુ. અણ' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર] ખૂટી જઈ દગો દેનારું, ખૂટલ

**ખૂટણ**[2] ન. [જુઓ 'ખૂટવું' + ગુ. 'અણ' ક્રિયાવાચક કૃ. પ્ર.] ખૂટી પડવું એ, ઘટી પડવું એ, કમી પડવું એ

**ખૂટ-બહેરું** (-બૅ:રું) વિ. [જુઓ 'ખૂટવું' + 'બહેરું.'] જરા જેટલું પણ સાંભળતું ન હોય તેવું, તદ્દન બહેરું, બહેરું બોડ

**ખૂટ-ભંડોળ** (-ભણ્ડોળ) વિ. [જુઓ 'ખૂટ' + 'ભંડોળ.'] ઓછી સિલકવાળું

**ખૂટલ** (ખૂટયલ) વિ. [જુઓ 'ખૂટવું',-બી. ભૂ. કૃ. 'ખૂટેલ,-લું' નું સૌ. રૂપ] ખૂટીને સામા પક્ષમાં જનારું, વિશ્વાસઘાતી

**ખૂટલાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખૂટલ' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ખૂટેલપણું

**ખૂટવવું** જુઓ 'ખૂટવું' માં.

**ખૂટવું** અ. ક્રિ. [દે. પ્રા. खुट्ट] ઓછું થવું, ઘટવું. (૨) દગો કરી સામા પક્ષમાં ભળી જવું, વિશ્વાસઘાતી બનવું. **ખુટાવું** ભાવે., ક્રિ. **ખુટાડવું** પ્રે., સ. ક્રિ. (સામા પક્ષમાંથી દગાથી પોતાના પક્ષમાં લાવવું હોય ત્યારે મુખ્યત્વે '**ખૂટવવું**' પ્રયોજાય છે.)

**ખૂટાખૂટ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ખૂટવું,'-દ્વિર્ભાવ.] જેમ જેમ ખૂટતું જાય તેમ તેમ, ખૂટયે-ખૂટયું

**ખૂટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખૂટવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] (લા.)) જિંદગીનો અંતકાળ [કૃ.] જુઓ 'ખૂટલ.'

**ખૂટેલ, -લું** વિ. [જુઓ 'ખૂટવું'; + ગુ. 'એલ, -લું' બી. ભૂ.

**ખૂઠી** સ્ત્રી. ભીંગડું

**ખૂડ**[1] ન. અગાશીનું ધાબું. (૨) ચાસ. (૩) ક્યારો. (૩) મૃતકની પાછળ દાઢી મૂછ અને માથાના બાલ કઢાવી નાખવા એ

**ખૂડ**[2] (-ડય) સ્ત્રી. ઘરનું છાપરું

**ખૂડક** પું. ઈંડાં આપી રહ્યા પછી કૂકડીનું બેસી રહેવું એ. (૨) ઘૂંટીનો સાંધો. (૩) પગનો વા

**ખૂડકવું** અ. ક્રિ. અવાજ કરવો. (૨) ઝઘડો કરવો

**ખૂડચ** વિ. વૃદ્ધ, ઘરડું

**ખૂણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખૂણો'-આ સ્ત્રી. પ્રયોગ સુ.] દિશા. (૨) ખૂણો. (૩) દબાવીને ઉડાડેલી છાપ

**ખૂણ-ખૂણિયો દા** પું. [+ જુઓ ખૂણિયો' + 'દા.'] (લા.)

એ નામની એક બાળરમત, બાઈ બાઈ ચાળણી

**ખૂણા-દાવ** પું. [જુઓ 'ખૂણો' + 'દાવ'] (લા.) એ નામની એક રમત

**ખૂણાળું** વિ. [જુઓ 'ખૂણો' + ગુ, 'આળું' ત. પ્ર.] **ખૂણિયાળું** વિ. [જુઓ 'ખૂણિયો' + 'આળું' પ્ર.] ખૂણાવાળું ખૂણા-પડતું, ખૂણા હોય તેવું

**ખૂણિયું** વિ. [જુઓ 'ખૂણો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખૂણા-વાળું. (૨) ન. કાટખૂણાના આકારનો નળનો નાનો ટુકડો. (૩) ખૂણે જડવામાં આવતું ધાતુ વગેરેનું જડેયું. [-યો કૌંસ (રૂ. પ્ર.) કાટખૂણ કૌંસ '[ ]']

**ખૂણિયો** પું. [જુઓ 'ખૂણિયું.'] ખૂણા માપવાનું સાધન

**ખૂણી** સ્રી. [જુઓ 'ખૂણો' + ગુ. 'ઈ' સ્રીપ્રત્યય] નાનો ખૂણો

**ખૂણો** પું. [સં. कोणक- > પ્રા. कोणअ-] બે બાજુ કે દિશાની લીટીઓ જ્યાં મળતી હોય ત્યાં પડતો ખચકો, 'કૉર્નર.' (૨) ભૌમિતિક ખૂણો, 'ઍંગલ.' (૩) (લા.) જ્યાં બહુ અવર-જવર કે વાસ ન હોય તેવું સ્થળ. (૪) વિધવાથી સોગને લઈ ઘરની બહાર ન નીકળતાં પાળવામાં આવતો ગૃહ-નિવાસ. [-ણા કઢાવવા (રૂ. પ્ર.) હજામતમાં કપાળે ખૂણાના આકારે ચહેરો કરાવવો. -ણામાં નાખ(-નાં)ખવું (રૂ. પ્ર.) બેદરકારીથી બાજુએ મૂકવું. (૨) કામ ન કરવું. -ણામાં પડી રહેવું (-રે:વું) (રૂ. પ્ર.) કોઈ ન દેખે એવી સ્થિતિમાં રહેવું. -ણામાં રહેવું (-રે:વું) (રૂ. પ્ર.) રાંડયા પછી વિધવાઓનું ઘરમાં રહેવું. -ણે પડી રહેવું (-રે:વું) ગુણોનો પ્રકાશ ન થાય એવી સ્થિતિમાં રહેવું. -ણે પેસવું (-પૅસવું), -ણે બેસવું (-બૅસવું), -ણે હોવું (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'ખૂણામાં રહેવું.' -ણે બેઠા રહેવું (-રે:વું) (રૂ. પ.) ઘરમાં ભરાઈ રહેવું. ૦ કહેવરા(-ડા)વવો (-કે:વરા(-ડા)વવો) (રૂ. પ્ર.) છૂપી જગ્યાએ વ્યભિચાર કરવો. ૦ ઝાલીને બેસી રહેવું (-બેસી -રે:વું), ૦ પાડવો (રૂ. પ્ર.) કાગળ ઉપર ખૂણો થાય એમ ચીતરવું. (૨) બે ઘરોની વચ્ચે વાંકી જગ્યા રાખવી. ૦ પાળવો (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'ખૂણામાં રહેવું.' ૦ ભાંગવો (રૂ. પ્ર.) ખૂણામાં ભાંગી ફાંસ અથવા ગોળાઈ કરવી (ચણતરમાં). ૦ મૂકવો (રૂ. પ્ર.) 'ખૂણામાં વિધવા સ્રી હોય એણે સોગ તજવો. ૦ સોઢવવો (રૂ. પ્ર.) વિધવાએ ગર્ભપાત કરવો]

**ખૂણો-ખ(-ખં)ચકો, ખૂણો-ખંચાળો, ખૂણો-ખંટોળો, ખૂણો-ખાંચરો, ખૂણો-ખાંચો, ખૂણો-ખોચરો(-લો), ખૂણો-ખોતરો, ખૂણો-ખોરો, ખૂણો-ખોંચરો** પું. [જુઓ 'ખૂણો, + 'ખાંચા' અર્થનો તે તે શબ્દ] અપરિચિત સ્થળ. (૨) એકાંત ઉજ્જડ સ્થળ

**ખૂત** (-ત્ય) સ્રી. [જુઓ 'ખૂતવું.'] ખૂતી જવાય એવી પરિસ્થિતિ. (૨) ખૂતી જવાય તેવી જગ્યા. (૨) (લા.) અડચણ, હરકત, વાંધો

**ખૂત-ઘા** (ખૂત્ય-) પું. [જુઓ 'ખૂતવું' + ઘા.'] અંદર ખૂતી જાય એવા પ્રકારનો ઘા કે માર, ડુબાઉ ઘા કે જખમ

**ખૂતવું** અ. ક્રિ. [દે. પ્રા. खुत्त = ડૂબેલું., દ્વારા ના. ધા.] (કોઈ પણ અણીદાર પદાર્થનું) ખૂંચવું. (૨) (પગ શરીર વગેરેનું કાદવ જેવા પદાર્થમાં) ખૂંચવું, કળવું, ખૂંપવું, ખુતાવું ભાવે., ક્રિ. ખુતાડવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખૂદ(-ધ)રું**[૧] ન. એબ, ખોડ, દૂષણ. (૨) છીંડું. (૩) (લા.) વાંધો વચકો. (૪) દ્વેષ ખાતર કરેલી ભૂલ. [-રાં કાઢવાં (રૂ. પ્ર.) કોઈના દોષ કાઢચા કરવા, નિંદા કરવી]

**ખૂદરું**[૨] વિ. ટાપટીપ કરનારું. (૨) પોતાની મેળે ઊગતું, અડબાઉ (ઘાસ વગેરે) [દૂષણ

**ખૂધરાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ખૂદરું.[૧]'] ભૂલચૂક. (૨) દોષ,

**ખૂધરું** જુઓ 'ખૂદરું.[૧]'

**ખૂન** ન. [ફા.] લોહી. (૨) હત્યા, ઘાત, વધ, નાશ, 'મર્ડર.' (૩) (લા.) વેર લેવાની પ્રબળ વૃત્તિ, ખુન્નસ. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) હત્યા કરવી. ૦ ચાલવું, ૦ નીકળવું (રૂ. પ્ર.) લોહી વહેવું] [લુહાણ હાલત

**ખૂન-ખચ્ચર** વિ. [જુઓ 'ખૂન' + 'ખચ્ચર.'] (લા.) લોહી-

**ખૂન-ખરાબી** સ્રી., -બો પું. [જુઓ 'ખૂન' + 'ખરાબી'-'ખરાબો.'] ખૂના-મરકી

**ખૂન-ખાર** વિ. [ફા.] લોહી વહેવડાવનાર, લોહીની છોળો ઉડે તેવું. (૨) પ્રાણઘાતક. જીવલેણ. (૩) (લા.) ઘાતકી

**ખૂન-ખુવારી** સ્રી. [જુઓ 'ખૂન' + 'ખુવારી.'] જાનમાલનો નાશ

**ખૂન-તરસ્યું** વિ. [જુઓ 'ખૂન' + 'તરસ્યું.'] (લા.) અત્યંત ક્રૂર થઈ હત્યા કરનારું, લોહી-તરસ્યું

**ખૂન-રેજી** સ્રી. [ફા.] લોહી ખૂબ વહેવડાવવમાં આવે તેવું દારુણ યુદ્ધ, ખૂના-મરકી [લાગણી, કિન્નો, ખુન્નસ

**ખૂનસ** ન. [જુઓ 'ખૂન' દ્વારા.] વેરની તરસ, વેરની પ્રબળ

**ખૂનસ-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય.] વેરની પ્રબળ લાગણીવાળું, કિન્નાખોર, ખુન્નસ-દાર [ખુન્નસદારી

**ખૂનસદારી** સ્રી. [+ ગુ. 'ઇ' પ્ર.] ખૂનસ, કિન્નાખોરી,

**ખૂનસી** વિ. [જુઓ 'ખૂનસ' + ગુ. 'ઈ' પ્ર.] જુઓ 'ખૂનસ-દાર'-'ખુન્નસી.'

**ખૂના-મરકી** સ્રી. [જુઓ 'ખૂન' + 'મરકી.'] ખૂનરેજી, ભયંકર કાપાકાપી, ખુના-મરકી [અત્યાચારી, જાલિમ

**ખૂની** વિ. [ફા.] ખૂન કરનાર, ઘાતક, હિંસક. (૨) (લા.)

**ખૂપ** પું., ન. મુગટ

**ખૂપણી** સ્રી. ગાડાનો એક ભાગ

**ખૂપરું** ન. દાઢીના વાળનો રહી ગયેલો ડાંસો. (૨) મોલ કપાઈ ગયા પછી રહેલું તે તે ઠૂંઠું

**ખૂપરો** પું. જુઓ 'ખૂંપરું(૧).' (૨) રાંપણની અંદર થતો લોહી-માંસનો ગઠ્ઠો, ખીલ

**ખૂપવવું** જુઓ 'ખૂપવું'માં.

**ખૂપવું** અ. ક્રિ. [દે. પ્રા. खुप्प-ડૂબવું] જુઓ 'ખૂતવું.' ખુપાવું ભાવે., ક્રિ. **ખૂપવવું**, **ખુપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખૂબ** વિ. [ફા.] ઘણું સારું, ઉમદા, મજાનું. (૨) ઘણું બધું. (૩) ક્રિ.વિ. બહુ સારું. (૪) શાબાશ. [૦ કરી (રૂ. પ્ર.) વાહ વાહ, ઘણું જ સુંદર. (૨) ઘણું જ ઘણું]

**ખૂબખૂબા** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ખૂબ,'-દ્વિર્ભાવ] ઘણું જ સુંદર, (૨) ઘણું જ ઘણું

**ખૂબઝી** સ્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ખૂબ-સૂરત** વિ. [ફા. + અર.] દેખાવડું, રળિયામણું, રૂપાળું, સુંદર, ફૂટડું [ફૂટડાઈ
**ખૂબસૂરતી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] દેખાવડાપણું, સૌંદર્ય,
**ખૂબાખૂબ** જુઓ 'ખૂબ-ખૂબા.'
**ખૂબી** સ્ત્રી. [ફા.] અદ્‌ભુતતા, નવાઈ. (૨) ખાસ ગુણ, વિશિષ્ટતા, વિલક્ષણતા. (૩) (લા.) ચાલાકી. (૪) લહેજત. (૫) યુક્તિ. (૬) સૌંદર્ય, ફૂટડાપણું
**ખૂબી-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય.] ખૂબીવાળું
**ખૂમચા-વાળો** વિ., પું. [જુઓ 'ખૂમચો' + ગુ. 'વાળું ત. પ્ર.] ખૂમચામાં ચેવડો વગેરે ખાદ્ય વાનગી રાખીને એ વેચનારો
**ખૂમચો** પું. [ફા. ખ્વા-ચહ્] ઢળતા કાંઠાનો મોટો થાળ. (૨) વેચવાના ખાદ્ય પદાર્થોથી ભરેલો થાળ. (૩) (લા. ખૂમચામાં અપાતી ભેટ
**ખૂમચું** ન. ચાળો, લટકો
**ખૂરક**[1] પું. એ નામનું એક ઝાડ
**ખૂરક**[2] (-ક્ય) સ્ત્રી. એક જાતની કલાઈ
**ખૂરચવું** સ.ક્રિ. ઉપરથી ઉખેડવું, છોલવું. **ખૂરચાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખુરચાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [ખરપો, ખરપી
**ખૂરપી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખૂરપો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો
**ખૂરપો** પું. [સં. क्षुरप्रक-, खुरप्रक- > પ્રા. खुरप्पअ-] ખરપો
**ખૂલકાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ખણ ખણ' અવાજ થવો
**ખૂલતું** વિ. [જુઓ 'ખૂલવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] ખુલ્લું રહેતું હોય-તંગ ન હોય તેવું (વસ્ત્ર). (૨) ઘેરો રંગ ન હોય તેવું. (૩) દીપતું, શોભતું
**ખૂલવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ખુલ્લું,' ના. ધા.] (બંધ કે બિડાયેલી સ્થિતિમાંથી) ઊઘડવું. (૨) (રંગ વગેરેનું) ખીલી ઊઠવું, દીપવું, શોભવું. **ખુલાવું** ભાવે., ક્રિ. **ખોલવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.
**ખૂવો** પું. [સં. कूपक- > પ્રા. कूवअ-] (વહાણનો) કૂપ-સ્તંભ, કૂવો, 'માસ્ટ.' (વહાણ.) [**-વા ઊભા કરવા** (રૂ.પ્ર.) વહાણોને મુસાફરી માટે તૈયાર કરવાં. **-વા ઢાળવા** (રૂ.પ્ર.) વહાણોને મુસાફરી કર્યા પછી ચોમાસામાં ઊંચે ચઢાવી લેવાં]
**ખૂશર** સ્ત્રી., ન. એ નામનું એક પક્ષી
**ખૂશરું** વિ. ટૂંકું, લઘુ
**ખૂશિ(-સિ)યું** વિ. નાના કદનું, ઠીંગણું
**ખૂસટ** ન. [હિં.] વૃદ્ધ માણસ
**ખૂસિયું** જુઓ 'ખૂશિયું.'
**ખૂંખા** પું., બ. વ., **-ખાં** ન., બ. વ. [રવા.] ડાંગર વગેરેનાં છોડાં, ફુશકાં [ઘોડાનો હણહણાટ
**ખૂંખાર** પું. [રવા.] ખૂંખારવાનો અવાજ, ખોંખારો. (૨)
**ખૂંખારવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ખૂંખાર,'-ના. ધા.] મોઢેથી ખોંખારો ખાવો, ખોંખારવું. (૨) ઉધરસ ખાવી. (૩) (ઘોડાનું) હણહણવું. (૪) (લા.) વહુવારુઓને જાણ કરવા વડીલોએ મર્યાદા સચવાય એ માટે મોઢેથી 'ખોં' એવો અવાજ કરવો. (૫) મરદાઈ કૃત્રિમ રીતે બતાવવા 'ખોં' એવો અવાજ કરવો. **ખૂંખારાવું** ભાવે., ક્રિ.
**ખૂંખારો** પું. [જુઓ 'ખૂંખાર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ખૂંખાર.'
**ખૂં ખૂં** ક્રિ. વિ. [રવા.] એ પ્રકારનો ઉધરસનો અવાજ થાય એમ
**ખૂંચ** (-ચ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખૂંચવું.'] ખૂંચવું એ. (૨) (લા.) ભૂલ, ચૂક. [**૦ની વાત** (રૂ. પ્ર.) મર્મની વાત]
**ખૂંચ-ખાંચ** (-ખૂંચ્ય-ખાંચ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખૂંચવું' + 'ખાંચવું.'] જુઓ 'ખૂંચ.' (૨) (લા.) ખોડ-ખાંપણ. (૩) વાંધો-વચકો
**ખૂંચાણું**[1] વિ. [જુઓ 'ખૂંચવું' + 'આણું' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] ખૂંચી જાય તેવું. (૨) ન. ખૂંચી જાય તેવી ચીજ
**ખૂંચણું**[2] ન. [જુઓ 'ખૂંચવું' + 'અણું' ક્રિયાવાચક કૃ. પ્ર.] ખૂંચવું એ, ભોંકાવું એ
**ખૂંચવવું** જુઓ 'ખૂંચવું'માં. (૨) ઝૂંટવવું, ઝૂંટવી લેવું. [**ખૂંચવી જવું** (રૂ.પ્ર.) ઝૂંટવીને ચાલ્યા જવું. **ખૂંચવી લેવું** (રૂ.પ્ર.) ઝૂંટવી લેવું, આંચકી લેવું]
**ખૂંચવું** અ.ક્રિ. [રવા.] અણીદાર પદાર્થનું ઝીણી રીતે ભોંકાવું. (૨) (કાદવ વગેરેમાં) ખૂંપવું, ખૂતવું. (૩) (લા.) નડવું, અડચણરૂપ બનવું. (૪) અણગમો થવો, નાપસંદ પડવું. (૫) મશગૂલ થવું. (૬) બંધનમાં પડવું, લપટાવું. **ખૂંચાવું** ભાવે., ક્રિ. **ખૂંચવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. (**ખૂંચાવવું** પ્રે. વ્યાપક નથી.)
**ખૂંચાણ** ન. [જુઓ 'ખૂંચાવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] ખૂંચી જવાય એવી સ્થિતિ. (૨) ખૂંચી જવાય તેવી કાદવ કે પાણીવાળી જમીન
**ખૂંચાવવું** જુઓ 'ખૂંચવું'માં. (૨) ખૂંચવવું
**ખૂંજડાં** ન., બ. વ. નાનાં બાળકોનાં પગરખાં
**ખૂંટ**[1] પું. [દે. પ્રા. खुंट] જમીનની હદ બતાવતો ખોડેલો પથ્થર, સીમા-સ્તંભ, ખાંભો, બાણ. (૨) ખૂણો
**ખૂંટ**[2] પું. આખલો, ખસી ન કરી હોય તેવો સાંઢ, ખૂંટિયો, 'બુલ.' [**૦ દેખાડવો** (રૂ. પ્ર.) ઋતુમાં આવેલી ગાયને આખલાનો સંપર્ક સધાવવો. **૦ ફેરવવો** (રૂ. પ્ર.) સંતાન માટે પરપુરુષ સાથે સંયોગ કરવો. **-ટે આવવું** (રૂ.પ્ર.) ગાયનું ઋતુમાં આવવું (ગર્ભાધાન માટે)]
**ખૂંટડી**[1] સ્ત્રી. એ નામનું એક જંગલી વૃક્ષ
**ખૂંટડી**[2] સ્ત્રી. પગની આંગળીઓમાં કરડા વગેરે નાખ્યા પછી નીકળી ન જાય એ માટે પહેરવામાં આવતું ઠેસણિયું
**ખૂંટડું**[1] ન. [જુઓ 'ખૂંટ[1]' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઝાડનું ઠૂંઠું, ખૂંટું. (૨) (લા.) અર્ધું બળેલ લાકડાનો ટુકડો, ખોરિયું, ખોયણું, ખૂંટાઉ
**ખૂંટડું**[2] ન. [જુઓ 'ખૂંટ[2]' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (તિરસ્કારમાં) આખલો, સાંઢ, ખૂંટિયો
**ખૂંટડું**[3] ન. [જુઓ 'ખૂંટવું' + ગુ. 'ડું' કૃ. પ્ર.] ખૂંટવાનું કામ, ખૂંટણ. (૨) ખૂંટવાનું ઓજાર, ચીપિયો, ખૂંટણ
**ખૂંટડો**[1] પું. [જુઓ 'ખૂંટડું.[1]'] ખૂંટો, ખાંભો
**ખૂંટડો**[2] પું. [જુઓ 'ખૂંટડું.[2]'] ખૂંટ, આખલો, સાંઢ
**ખૂંટણ**[1] ન. [જુઓ 'ખૂંટવું' + ગુ. 'અણ' ક્રિયાવાચક કૃ. પ્ર.] ખૂંટવું એ, મૂળ સાથે ખેંચી કાઢવું એ
**ખૂંટણ**[2] ન. [જુઓ 'ખૂંટવું' + ગુ. 'અણ' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] ખૂંટવાનું ઓજાર, ચીપિયો
**ખૂંટ-પાડો** પું. [જુઓ 'ખૂંટ[1]' + 'પાડો.'] ભેંસના ખાડુમાં કે ખાનગી રીતે રાખવામાં આવતો પાડો (ગર્ભાધાન

કરાવનારો)

**ખૂંટરો** પું. [જુઓ 'ખૂંટ[૧]' + ગુ. 'રું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] તંબૂનો તે તે ખૂંટો કે થાંભલો. (૨) ખાંડના કારખાનામાંનો તે તે સીધો થાંભલો

**ખૂંટવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખૂંટ,[૧]' ના. ધા.] ખેડેલું કે જમીનમાંનું ઊગેલું બહાર ખેંચી કાઢવું. (૨) ચૂંટવું. (૩) (લા.) નિકંદન કાઢવું. **ખૂંટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખૂંટાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ખૂંટાઉ** ન. [જુઓ 'ખૂંટ[૧]' ગુ. 'આઉ' ત.પ્ર.] અર્ધ બળેલ લાકડાનો ટુકડો, ખોરિયું, ખોયણું

**ખૂંટા-ઉપાડ** વિ. [જુઓ 'ખૂંટો' + 'ઉપાડવું.'] (લા.) છાતીએ ભમરો હોય તેવું અપશુકનિયાળ (ઘોડું)

**ખૂંટિયું** ન. [જુઓ 'ખૂંટ[૧]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગાડાના ચોકઠામાંનો આધાર-રૂપ લાકડાનો એક સીધો ખૂંટો. (૨) અર્ધ બળેલ લાકડાનો ટુકડો, ખૂંટડું, ખૂંટાઉ, ખોયણું

**ખૂંટિયો[૧]** પું. [જુઓ 'ખૂંટિયું.'] અર્ધ બળેલ લાકડાનો ટુકડો, ખોરિયું

**ખૂંટિયો[૨]** પું. [જુઓ 'ખૂંટ[૨]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખસી ન કરેલી હોય તેવો ગાડા વગેરેમાં જોડાતો બળદ, આખો બળદ. (૨) ઊંટ, સાંઢિયો. (૩) (લા.) શરીરમાં જામેલો અને તોફાની માણસ. (૪) ખેલાડી, જાદુગર

**ખૂંટી** સ્ત્રી. [દે.પ્રા. खुंटिआ] ખીલી, ખીંટી. (૨) તંબૂની મેખ. (૩) તંબૂરાનું તે તે આમળિયું. (૪) હદ બતાવવા માટેની ખીલી. (૫) હલેસાંને ટેકવવા આંતરી ઉપરની લાકડાની કટકી. (વહાણ.). (૬) ઝાડ કે છોડ કપાયા પછી જમીનમાં રહેતો નાનો ખૂંપો. (૭) તબલાનો મેળ કરવા નીચે રાખેલી લાકડાની પટ્ટી. [**૦ની કલમ** (રૂ.પ્ર.) ઝાડની કલમ કરવાની એક રીત]

**ખૂંટું** ન. [દે.પ્રા. खुंटअ-] સૂકા ઝાડનો જમીનમાં બાકી રહેલો ખૂંપો, કરચો, ખરચો

**ખૂંટો** પું. [જુઓ 'ખૂંટું.'] જુઓ 'ખૂંટી,' 'વલગ' (ગ.વિ.). (૨) ઘંટીનો ખીલડો. (૩) કમાડની માદાને ફરવા માટે બારસાખમાં જડેલો ગોળ ખીલો, નર. (૪) ઘોડા(નર)ના નીચલા જડબામાંના બે અણીદાર દાંતોમાંનો પ્રત્યેક. (૫) ચૂનો પીસવાની ચક્કીના લાકડાનો એક ભાગ. (૬) ઝાડની ભાંગેલી ડાળીનો ખીપો. (૭) વહાણનું દોરડું બાંધવા માટેનો કૂડદા ઉપરનો ખાંભો. (વહાણ.) (૮) (લા.) બંદર ઉપર નાંગરતાં વહાણો ઉપર લેવાતો કર, 'પોર્ટ-ડ્યૂઝ' [**૦ ઘાલવો** (રૂ.પ્ર.) જતું આવતું થવું, ઘૂસવું. **૦ જબરો હોવો** (રૂ.પ્ર.) પીઠબળ હોવું. **૦ ઠોકવો** (રૂ.પ્ર.) ચીટકી રહેવું, ધામા નાખવા. (૨) શરૂઆત કરવી. (૩) નિકાલ લાવવો. **૦ ઢીલો થવો, ૦ ઢીલો પડવો** (રૂ.પ્ર.) આધાર નબળો થવો કે જતો રહેવો]

**ખૂંતવું** [સ. ક્રિ. જુઓ 'ખૂતવું.' **ખૂંતાવું** ભાવે., ક્રિ. **ખૂંતાડવું** પ્રે.

**ખૂંતા** સ્ત્રી. મનની શાંતિ, સુખ-સમાધાન. (૨) દઢતા

**ખૂંતાડવું, ખૂંતાવું** જુઓ 'ખૂંતવું'માં.

**ખૂંદણ[૧]** ન. [જુઓ 'ખૂંદવું' + ગુ. 'અણ' ક્રિયાવાચક કૃ. પ્ર.] ખૂંદવું એ

**ખૂંદણ[૨]** વિ. [જુઓ 'ખૂંદવું' + ગુ. 'અણ' કર્તુવાચક કૃ. પ્ર.] ખૂંદનારું

**ખૂંદણું** ન. [જુઓ 'ખૂંદવું' ગુ. 'અણું' ક્રિયાવાચક કૃ. પ્ર.] ખૂંદવું એ, ખૂંદણ. (૨) (લા.) ધીંગા-મસ્તી

**ખૂંદલું** (ખૂંદ્રલું) જુઓ 'ખૂંદ્રલું.'

**ખૂંદવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. खुंद-] (પગથી) ગૂંદવું, ગદડવું. (૨) ગૂંદીને નરમ કરવું. (૩) (લા.) કૂદતાં કૂદતાં હમચી લેવી. [**હમચા ખૂંદવી** (રૂ. પ્ર.)]. (૪) હેરાન કરવું, પજવવું. **ખૂંદાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખૂંદાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખૂંદાખૂંદ** (-દ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખૂંદવું,'-દ્વિર્ભાવ.] ગૂંદાગૂંદી. (૨) (લા.) ધમમા-ચકડી

**ખૂંદાવવું, ખૂંદાવું** જુઓ 'ખૂંદવું'માં.

**ખૂંદાળવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ખૂંદવું'-નો એક વિકાસ.] (લા.) ખાઈપીને મોજ માણવી

**ખૂંધ** (-ધ્ય) સ્ત્રી. બે ખભાની પાછળ પીઠના ઉપલા ભાગે નીકળેલો ઢેકો. (૨) બળદ ઉપર તેમ ઊંટ વગેરેની પીઠ ઉપર આગળના ભાગમાં ઊપસી આવેલો માંસ-પિંડ

**ખૂંધ(-દ)લું** (ખૂંધ્ય(-દ્ય)લું) વિ. [જુઓ 'ખૂંધ' + ગુ. 'લું' ત. પ્ર.], **ખૂંધાળું** (ખૂંધ્યાળું) વિ. [જુઓ 'ખૂંધ' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.], **ખૂંધિયું** વિ. [જુઓ 'ખૂંધ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] **ખૂંધું**, વિ. [જુઓ 'ખૂંધ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (પીઠ ઉપર નીકળેલી) ખૂંધવાળું

**ખૂંપ** પું [દે. પ્રા. खुंप] વરનો પરણવા જતી વેળાનો માથાનો જરી-ઝવેરાતનો કે ફૂલ વગેરેનો પાઘડી ઉપર બાંધવામાં આવતો ઘાટ. (૨) (લા.) ભોંકાય તેવા વધેલા વાળ (માથાના)

**ખૂંપડા** પું., બ. વ. [જુઓ 'ખૂંપ' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ગાડાની ઊધ પાસેનો ખેડૂતને બેસવાની જગ્યાને અડતો ભાગ

**ખૂંપડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખૂંપડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] પાંદડાં અને વાંસની સળીઓની બનાવેલી છત્રી, નાનો ખૂંપડો

**ખૂંપડો** પું. [જુઓ 'ખૂંપડા.'] મોટી ખૂંપડી. (૨) પહેરેલી સાડીનો છેડો ભરાવવામાં આવે તે બાજુનો ખૂણો. (૩) ગાંસડી બાંધ્યા પછી વસ્તુ અંદર ઘાલી શકાય એવો ખચકો. (૪) શિખરબંધ મંદિરનો છજાવાળો ખૂણો (સ્થાપત્ય.)

**ખૂંપરું** ન. [જુઓ 'ખૂંપ' + ગુ. 'રું' સ્વાર્થે પ્ર.] ખૂંપરો, ખાંપો. (૨) જુવાર કે તલ વગેરે વાઢી લીધા પછી જમીનમાં વળગેલો ખીપો. (૩) કાંટો, ફણગો. (૪) આંખ માંહેનો ખીલ

**ખૂંપરો** પું. [જુઓ 'ખૂંપરું.'] ખૂંપ. (૨) હાથા વગરની જૂના વખતની છત્રી. (૩) ખાંપો, ખીપો, કરચો, ખરચો. (૪) હજામત કરાવ્યા પછી રહી ગયેલો તે તે વાળ. (૫) કાંટો, ફણગો

**ખૂંપવવું** જુઓ 'ખૂંપવું'માં.

**ખૂંપવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ખૂંપ,' ના. ધા.] ખૂતવું, ઊંડું પેસવું, ભોંકાવા જેવું થવું. [**-તા જવું** (રૂ. પ્ર.) અંદર ઊતરતા જવું. **ખૂંપી જવું** (રૂ. પ્ર.) ચોટી જવું, ચીટકી પડવું] **ખૂંપાવું** ભાવે., ક્રિ. **ખૂંપવવું, ખૂંપાવવું** પ્રે.,

સ. ક્રિ.

**ખૂંપાવવું, ખૂંપાવું** જુઓ 'ખૂંપવું'માં.

**ખૂંપો** પું. [જુઓ 'ખૂંપ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ખીપો કરચો, ખરચો

**ખૂંબડો** પું. લોહીનો પૈસો

**ખૂંભી-ક્યારો** પું. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'ક્યારો.'] (લા.) ગાય કે ભેંસના પૂછડાના મૂળ પાસેની જગ્યા

**ખૂરેંજિયાં** સ્ત્રી. ખૂનરેજી, ખૂનખરાબી, ખૂના-મરકી

**ખૂંળા-ફોડ** ન. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'ફોડવું.'] એ નામનું એક પક્ષી [(૨) (લા.) પાયમાલી

**ખે¹** (ખે) પું. [સં. क्षय- > પ્રા. खय] ક્ષય, ક્ષીણ થવું એ.

**ખે²** (ખેઃ) સ્ત્રી. જુઓ 'ખેહ.' [૦ ખાવી (રૂ. પ્ર.) ગપ્પાં મારવાં] [દસમૂળી, કરચલો

**ખે(-ખેં)કડો** પું. દસ પગોવાળું પાણીનું એક કવચી પ્રાણી,

**ખે(-ખેં)ખડો** જુઓ 'ખેકડો.'

**ખેખલી¹** સ્ત્રી. ખાલી કે ખોટી ઉધરસ

**ખેખલી²** સ્ત્રી. લોંકડી, ફાલુ

**ખેખલી³** સ્ત્રી. કમી, ખોટ, ન્યૂનતા

**ખેખાણ** વિ. નુકસાન કરનારું. (૨) ભયાનક

**ખેખે** સ્ત્રી. શારડી

**ખેગાણું** ન. બદલો [ન. ખગ, પક્ષી

**ખે-ચર** વિ. [સં.] આકાશમાં ફરનારું, આકાશ-ગામી. (૨)

**ખેચર-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] ઊડતી નજર, 'બર્ડ્ઝ-આઇ-વ્યૂ' (ન. લ.)

**ખેચરાઈ** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] (લા.) કાળજીપૂર્વક કામ ન કરવું એ, કામ કરતી વેળા કરવામાં આવતી હરામી

**ખેચરી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] પક્ષીની માદા. (૨) (લા.) હઠ-યોગની પાંચ-મુદ્રાઓમાંની એક મુદ્રા. (યોગ.) (૩) જોગણી, હલકી કોટિની દેવી. (૪) હવામાં અધ્ધર ઊડવાની વિદ્યા

**ખેજરધર** સ્ત્રી. ગોળના જેવા સ્વાદવાળી એક જાતની કેરી

**ખેજલી** સ્ત્રી. બંગાળના આંબાની એક ઊંચી જાત. (સંજ્ઞા.)

**ખેજાલત** સ્ત્રી. [ફા.] શરમ, લજ્જા. (૨) અવિવેક, બે-અદબી

**ખેટ** ન. [સં.] નાનું ગામડું, ખેડું. (૨) શિકાર, મૃગયા

**ખેટક** પું. [સં.] શિકારી. (૨) ન. નાનું ગામડું. (૩) ખેડા નગર(નું સં. નામ). (સંજ્ઞા.) (૪) વહેમ, વળગાડ

**ખેટકી** પું. [સં.] શિકારી

**ખેટકું** વિ. [જુઓ 'ખેટક' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) (શિકારીની જેમ) ચકોર, ચાલાક. (૨) કાળજીવાળું

**ખેટલી** સ્ત્રી. ગૂંથેલા ચોટલા વચ્ચેની સેંથી–ખાલી દેખાતી રેખા

**ખેટવો** પું. સ્ત્રી. પગની એડી

**ખેડા** સ્ત્રી મજાક, મશ્કરી, ટીખળ

**ખેડું** ન. પરદેશમાંથી વેચાવા આવેલું ભેંસોનું ટોળું

**ખેઢ** વિ. ચાલાક, ચંચળ, હોશિયાર, ખાંઢું

**ખેડ¹** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેડવું.'] ખેતી

**ખેડ²** જુઓ 'ખેડું.'

**ખેડ³** (-ડ્ય) સ્ત્રી. કાંટાવાળી એક વનસ્પતિ

**ખેડ(-ડા)-કુંબોઈ** (-કુમ્બોઇ) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ખેડકો** પું. ઝઘડો, બખેડો, રમખાણ. (૨) પાયમાલી

**ખેડણ** વિ. [જુઓ 'ખેડવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.,] સમાસ-માં ઉત્તર પદ તરીકે: 'રથ-ખેડણ' વગેરે] ખેડનાર

**ખેડણહાર** વિ. [જુઓ 'ખેડણ' + જૂ. ગુ. 'હ' (છ. વિ. પ્રત્યય) + પ્રા. आर (< સં. °कार)] ખેડનાર

**ખેડતર** વિ. [જુઓ 'ખેડવું' + ગુ. 'તર' ત. પ્ર.] ખેતીને લાયક (જમીન) [ઉપર નભનારું

**ખેડ-ધારી** (ખેડ્ય-) વિ. [+ સં., પું.] ખેડ કરનારું, ખેતી

**ખેડ-પાણી** (ખેડ્ય-) ન., બ. વ. [જુઓ 'ખેડ' + 'પાણી.'] ખેતીવાડી, ખેતી [ઉપયોગી બળદ, 'પ્લાઉ-બુલૉક'

**ખેડ-બળદ** (ખેડ્ય-) પું. [જુઓ 'ખેડ' + 'બળદ.'] ખેતીમાં

**ખેડવવું** જુઓ 'ખડવું'માં. (૨) બારણું ચણિયારામાંથી છટકાવવું [શકાય તેવું

**ખેડવાડ** વિ. [જુઓ 'ખેડવું' દ્વારા.] ખેતીને લાયક, ખેડી

**ખેડવાણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેડવું' દ્વારા.] ખેતીને લાયક જમીન, 'કલ્ટિવેબલ લૅન્ડ' [પોષણ મેળવનારો ખેડૂત

**ખેડવાયો** વિ., પું. [જુઓ 'ખેડવું' દ્વારા.] ખેતી કરી ભરણ-

**ખેડવી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેડવું' દ્વારા.] (લા.) પ્રવાસ, મુસાફરી

**ખેડવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. खेड] (હળ વગેરેથી ખેતરમાં) ચાસ પાડી જમીન પોચી કરવી, ખેતી કરવી. (૨) (લા.) મુસાફરી કરવી. (૩) ખંતથી ધંધો કરવો. (૪) કેળવવું, સુધારવું. **ખેડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખેડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખેડવૈયો** પું. [જુઓ 'ખેડવું' + 'વૈયો' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ખેડવાયો.'

**ખેડવો** પું. મુલક, પ્રદેશ. (૨) સમુદ્ર, દરિયો

**ખેડ-સુખડી** (ખેડ્ય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેડ' + 'સુખડી.'] ખેડૂત પાસે વિઘોટી ઉપરાંત લેવામાં આવતી હતી તેવી રકમ

**ખેડ-હક(-ક્ક)** (ખેડ્ય-) પું. [જુઓ 'ખેડ' + 'હક(-ક્ક).'] ખેડૂત તરીકે ખેતી કરવાનો અધિકાર, 'રાઇટ ઑફ કલ્ટિવેશન'

**ખેડાઉ** વિ. [જુઓ 'ખેડવું' + ગ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] ખેડી શકાય તવું, 'એરેબલ'

**ખેડા-કુંબોઈ** (-કુમ્બોઇ) જુઓ 'ખેડ-કુંબોઈ.'

**ખેડાણ** વિ. [જુઓ 'ખેડાવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ખેડાતું હોય તેવું. (૨) ન. ખેતી કરવાનો ઉદ્યોગ. (૩) (લા.) ઊંડા ઊતરતી વખતે કરવામાં આવતું પરિશીલન લેખન વગેરે

**ખેડા-પટી** પું. ગામડાનો મુખી, પટેલ. (૨) સ્ત્રી. અમુક ધાર્મિક ક્રિયા કરવાનો હક્ક આપી બ્રાહ્મણ પાસેથી લેવામાં આવતી રકમ

**ખેડામણ** ન. [જુઓ 'ખેડવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] ખેડવા બદલ આપવામાં આવતું મહેનતાણું

**ખેડાવવું, ખેડાવું** જુઓ 'ખેડવું'માં.

**ખેડાવળી** સ્ત્રી. એ નામની એક દેવી

**ખેડાવાળ** પું. [સં. खेटक-पाल > પ્રા. खेडअ-वाल] મધ્ય ગુજરાતના 'ખેડા' નગરના મૂળ વતની ગણાતા બ્રાહ્મણોની એ નામની જ્ઞાતિ અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**ખેડી¹** સ્ત્રી. જેમાં ગર્ભ રહેતો હોય છે તે પાતળી કાચી ચામડી, ઓર. (૨) દૂંટીની નાળ

**ખેડી²** સ્ત્રી. ક્રીડા માટેની હોડી

**ખેડી[૩]** સ્ત્રી. એક જાતનું દેશી પોલાદ

**ખેડીવર** ન. [જુઓ 'ખેડી[૩]' દ્વારા.] એક જાતનું હલકું પોલાદ

**ખેડુ** વિ., પું. [જુઓ 'ખેડવું' + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] ખેતી કરનાર, ખેડૂત (સમાસના ઉત્તર પદમાં 'ખેડનાર')

**ખેડુ-ભાગ** પું. [જુઓ 'ખેડુ' + સં.] ખેતીની ઊપજમાંનો ખેડૂત માટે બાકી રહેતો હિસ્સો

**ખેડુ-વાસ** પું. [જુઓ 'ખેડુ' + સં.] ખેડૂતોનો લત્તો

**ખેડુ-વેરો** પું. [જુઓ 'ખેડુ' + 'વેરો.'] ખેડૂતો પાસેથી લેવામાં આવતો કર

**ખેડું** ન. [સં. खेटक- > પ્રા. खेडअ-] નાનું ગામડું. (૨) ગેંડાની ઢાલ. (૩) સૂકું માછલું. (૪) ભાલું

**ખેડૂત** પું. [જુઓ 'ખેડ' + ગુ. 'ઊત' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ખેડુ.'

**ખેડૂતણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેડૂત' + ગુ. 'અણ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ખેડૂતની સ્ત્રી

**ખેડૂત-વાદ** પું. [જુઓ 'ખેડૂત' + સં.] ખેડૂતનું વર્ચસ હોવું જોઇયે એવો મત-સિદ્ધાંત, 'ફિઝિયોક્રસી' (ના. દ.)

**ખેડૂતવાદી** વિ. [+ સં. °वादी પું.] ખેડૂતવાદમાં માનનારું, 'ફિઝિયોક્રેટ' (ના. દ.)

**ખેડો** પું. હાથી પકડવાનો ખાડો

**ખેડો** પું. વાછરડો [સ્ત્રીને વાપરવા માટેની રકમ

**ખેણ-ઝેણ** (ખેણ્ય-ઝેણ્ય) સ્ત્રી. ભોગવવું એ, ભોગવટો. (૨)

**ખેણી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ખેત-** [જુઓ 'ખેતી;' સમાસમાં પૂર્વપદમાં.] ખેતી

**ખેત-ઉદ્યોગ** પું. [+ સં.] ખેતીનો ઉદ્યોગ, 'ઍગ્રો-ઇન્ડસ્ટ્રી'

**ખેત-પેદાશ** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પેદાશ.'] ખેતીમાંથી થતું ઉત્પન્ન, કૃષિ-ઉત્પાદન, 'ફાર્મ-આઉટ-પુટ,' 'ઍગ્રિકલ્ચરલ પ્રોડક્ટ'

**ખેત-મજૂર** ન. [+ જુઓ 'મજૂર.'] ખેતી કામ કરનારો મજૂર, ખેતીની મજૂરી પર જીવનારો માણસ

**ખેતર** ન. [સં. क्षेत्र, અર્વા. તદ્ભવ] ખેડીને જેમાં અનાજ વાવવામાં આવે છે તેવો જમીનનો ટુકડો. [० ભેળવવું (-ભેળવવું) (રૂ. પ્ર.) ખેતરમાં ઊભેલો પાક પશુઓને ખવડાવી દેવો]

**ખેતર-ધણી** પું. [+ જુઓ 'ધણી.'] ખેતરનો માલિક ખેડૂત, 'યીમેન' (બ. ક. ઠા.)

**ખેતર-પાદર** ન. [+ જુઓ 'પાદર.'] (લા.) સ્થાવર મિલકત

**ખેતર-પાળ** પું. [સં. क्षेत्र-पाल, અર્વા. તદ્ભવ] ખેતરનું રક્ષણ કરનારો દેવ. (૨) ગ્રામ-દેવતા. (૩) ખેતરનું રક્ષણ કરનારો મનાતો સર્પ [ખેતરની લંબાઈ જેટલે

**ખેતર-વા** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ખેતર' + 'વા' માપદર્શક.] એક

**ખેતરાઈ** સ્ત્રી. [સં. क्षेत्र-राजिका > પ્રા. खेत्त-राइआ] સમાન શેઢા ઉપર આવતાં ખેતરોનો સમૂહ

**ખેતરાઉ** વિ. [જુઓ 'ખેતર' + ગુ. 'આઉ' ત. પ્ર.] ખેતરને લગતું, ખેતર-સંબંધી. (૨) ખેડવા લાયક. (૩) ખેતરમાંથી જતું (માર્ગ-કેડો)

**ખેતરાડુ** વિ. [જુઓ 'ખેતર' + ગુ. 'આડુ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ખેતરાઉ.' [ખેતરો

**ખેતરાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ખેતર' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**ખેતલિયો** પું. [જુઓ 'ખેતલો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'ખેતલો.' (નવરાત્રમાં દીવાલમાં 'ખેતલિયા' (સં. क्षेत्रपाल)ની આકૃતિ કરી પૂજન કરવામાં આવે છે.) [० પરણી જવો (રૂ. પ્ર.) કોકને બદલે કોક કામ કર્યાનો યશ ખાટી જવો]

**ખેતલો** પું. [સં. क्षेत्र > પ્રા. खेत्त + ગુ. 'લું' ત. પ્ર.] ખેતરનું રક્ષણ કરતો મનાતો નાગદેવ. (સંજ્ઞા.)

**ખેતાવી** સ્ત્રી. ઝડપી ચાલ

**ખે-તિથિ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખે[૧]' + સં.] ક્ષયતિથિ (પખવાડિયામાં ચંદ્રગતિને કારણે સૂર્યોદય પછીની અને પછીના સૂર્યોદયની પૂર્વે સમાઈ જતી)

**ખેતી** સ્ત્રી. [સં. क्षेत्र- > પ્રા. खेत्त- દ્વારા + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખેડૂતની ખેડવાની ક્રિયા અને ધંધો, ખેડ, 'ઍગ્રિકલ્ચર,' 'ફાર્મિંગ,' 'કલ્ટિવેશન.' (૨) (લા.) ખેતીની ઊપજ

**ખેતી-અર્થશાસ્ત્ર** ન. [+ સં.] ખેતીના વિષયમાં આર્થિક વ્યવસ્થાનું શાસ્ત્ર, 'ઍગ્રિકલ્ચરલ ઇકૉનૉમિક્સ'

**ખેતી-કાર** વિ. [+ સં. °कार] ખેતી કરનાર, ખેડૂત

**ખેતી-ધીરાણ** ન. [+ જુઓ 'ધીરાણ.'] ખેડૂતોને ખેતી કરવા માટે કરવામાં આવતી ધીરધાર, 'ઍગ્રિકલ્ચરલ ક્રેડિટ'

**ખેતી-નિયામક** પું. [+ જુઓ સં.] ખેતી ઉપર દેખરેખ રાખનાર સરકારી તંત્રનો મુખ્ય સંચાલક અધિકારી, 'ડિરેક્ટર ઑફ ઍગ્રિકલ્ચર'

**ખેતી-પતારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેતી' દ્વારા.] ખેડ-સંબંધી મહેનત

**ખેતી-પ્રધાન** વિ. [+ સં.] મુખ્ય ધંધો ખેતીનો છે તેવું

**ખેતી-લક્ષી** વિ. જુઓ 'ખેતી' + 'લક્ષ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જેમાં ખેતી એ મુખ્ય ઉદ્દેશ છે તેવું, 'ઍગ્રિકલ્ચરલ બાયસ'

**ખેતી-વાડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેતી' + 'વાડી.'] અનાજનાં ખેતર વાવવાનો અને ફૂલ ફળ વગેરેની વાડી કરવાનો ધંધો, 'ઍગ્રિકલ્ચર'

**ખેતીવાડી-ખાતું** ન. [+ જુઓ 'ખાતું.'] ખેતીવાડી ઉપર દેખરેખ રાખનારું સરકારી તંત્ર, 'ઍગ્રિકલ્ચર ડિપાર્ટમેન્ટ'

**ખેતીવાડી-વિદ્યાલય** ન., **ખેતીવાડી-શાલા**(-ળા) સ્ત્રી. [બંનેને + સં.] જ્યાં ખેતીવાડીને લગતું શિક્ષણ આપવામાં આવે તેવી વિદ્યાશાળા, 'ઍગ્રિકલ્ચર કૉલેજ'

**ખેતીવાડી-શાસ્ત્ર**, **ખેતી-શાસ્ત્ર** ન. [+ સં.] ખેતીવાડીની વિદ્યા સંબધનું શાસ્ત્ર ['ઍગ્રિકલ્ચરલ'

**ખેતી-વિષયક** વિ. [જુઓ 'ખેતી' + સં.] ખેતીને લગતું,

**ખેતી-શાખ** (-ખ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેતી' + 'શાખ.'] ખેડૂતને ખેતી સબબ ધીરાણ કરવાપાત્ર પ્રતિષ્ઠા, 'ઍગ્રિકલ્ચરલ ક્રેડિટ'

**ખેતી-સુધાર** પું. [જુઓ 'ખેતી' + 'સુધારવું.'] ખેતી સારી રીતે ખીલવી શકાય એવો પ્રયાસ 'બેટર ફાર્મિંગ'

**ખેતી-સંશોધન** (-સંશોધન) ન. [જુઓ 'ખેતી' + સં.] 'ખેતીનો કેવી રીતે વિકાસ થાય એ દષ્ટિએ કરવાની શોધ-પ્રક્રિયા, 'ઍગ્રિકલ્ચરલ રિસર્ચ'

**ખેદ** પું. [સં.] અનુતાપ, સંતાપ, ખિન્નતા, અફસોસ. (૨) અપ્રસન્નતા. (૩) થાક, પરિશ્રમ. (૪) પશ્ચાત્તાપ, પસ્તાવો

**ખેદ-કારક** વિ. [સં.], **ખેદ-કારી** વિ. [સં., પું.], **ખેદ-જનક** વિ. [સં.] ખેદ કરાવનારું, ખિન્ન કરનારું

**ખેદનીય** વિ. [સં.] ખેદ કરવા-કરાવા જેવું

**ખેદ-મુક્ત** વિ. [સં.] જેને ખેદ રહ્યો નથી તેવું

**ખેદ-યુક્ત** વિ. [સં.] ખેદવાળું

**ખેદલો** પું. રમવા માટેની જરા ભાતીગળ કે તદ્દન સફેદ યા પીળા રંગની મોટી કોડી

**ખેદ-સૂચક** વિ. [સં.] ખેદ બતાવનારું. (૨) શોકાતુર

**ખેદાન** (ખેદાન) વિ. ખોદાઈને ઊખડી ગયેલું. (૨) પાયમાલ

**ખેદાન-મેદાન** (ખેદાન-મેદાન) વિ. [ અર. મય્દાન્,– દ્વિર્ભાવ] ખોદાઈને સપાટ થઈ ગયેલું. (૨) વેરણ-છેરણ

**ખેદાન્વિત** વિ. [સં. ख़ेद + अन्वित] ખેદવાળું, ખિન્ન. (૨) શોકાતુર

**ખેદાવવું** જુઓ નીચે 'ખેદાવું'માં.

**ખેદાવું** અ. ક્રિ. [સં. खेद, ના. ધા.] ખેદ કરવો. **ખેદાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. (આ બે ઉ રૂપ જાણીતાં નથી.)

**ખેદિત** વિ. [સં.] ખિન્ન, ઉદ્વિગ્ન, ખેદવાળું. (૨) શોકાતુર

**ખેદીવ** પું. [અર. ખદીવ્ ] મિસરના જૂના રાજાઓનો એક ખિતાબ. (સંજ્ઞા.)

**ખેદી(-ધી)લું** વિ. [જુઓ 'ખેદો(-ધો) + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] ઈર્ષ્યાખોર, અદેખું. (૨) દ્વેષીલું

**ખેદો, (-ધો)** પું. ઈર્ષ્યા, અદેખાઈ. [**-દે(-ધે) પડવું** (રૂ. પ્ર.) ઈર્ષ્યાવૃત્તિથી હેરાન કરવું. **૦ છોડવો, ૦ મૂકવો** (રૂ. પ્ર.) પજવણી જતી કરવી. **૦ લેવો** (રૂ. પ્ર.) ખેદે પડવું]

**ખેધ** પું. ઈર્ષ્યા. (૨) શત્રુતા, દુશ્મનાવટ

**ખેધક** વિ. ઈર્ષ્યાથી પાછળ પડનારું

**ખેધીલું** જુઓ 'ખેદીલું.'

**ખેધુ** વિ. જુઓ 'ખેધક.'

**ખેધૂકડું** વિ. [જુઓ 'ખેધો' દ્વારા.] જુઓ 'ખેદીલું.'

**ખેધો** જુઓ 'ખેદો.'

**ખેન[1]** (ખેન) ન. કંટાળો. (૨) દુઃખ, પીડા. (૩) નડતર, મુશ્કેલી. [**૦ પડવું** (રૂ. પ્ર.) નડતર થવી. **૦ વળગવું** (રૂ. પ્ર.) લપ વળગવી]

**ખેન[2]** (ખેન-), **૦.રોગ** પું. [+સં., 'ખેન-રોગ' તરીકે સમાસ રૂપે] ક્ષય-રોગ, ઘાસણી, 'ટયુબરક્યુલોસિસ' (ટી. બી.). [**ખેન-ખાટલો, ખેનનો ખાટલો** (ખેન-) (રૂ. પ્ર.) ક્ષયરોગ. (૨) માથાફોડિયું માણસ]

**ખેપ** (-પ્ય) સ્ત્રી. દૂરની મુસાફરી. (૨) ભાર ઊંચકી કરવામાં આવતો પ્રવાસ. (૩) વેપારની .વસ્તુઓની હેર-ફેર. (૪) લાંબા અંતરથી-માલ ઉપાડી લઈ જવા-લાવવાનું મહેનતાણું. [**૦ કરવી** (રૂ.પ્ર.) લાંબી મુસાફરી કરવી. **૦ ભરવી** (રૂ.પ્ર.) વેપાર માટેનો માલ ભરવો. **૦ હારવી** (રૂ. પ્ર.) ખોટ ખમવી ]

**ખેપટ[1]** (-ટથ) સ્ત્રી. ધૂળ, રજોટી

**ખેપટ[2]** (-ટથ) સ્ત્રી. સંદેશો પહોંચાડવાની મુસાફરી. (૨) ક્રિ. વિ. ઉતાવળે

**ખેપટિયું** ન. [જુઓ 'ખેપટ[2]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જાન પાછી વળતાં માર્ગમાં કરવામાં આવતું ભોજન

**ખેપાન, -ની** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ચાલાક, હોશિયાર. (૨) યુક્તિબાજ. (૩) તોફાની

**ખેપિયો** પું. [જુઓ 'ખેપ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખેપ કરનારો માણસ. (૨) સંદેશો લઈ જનાર-લાવનાર માણસ, સંદેશા-વાહક, દૂત, કાસદ, 'એમિસરી,' 'મેસે-જર'

**ખેમ** (ખેમ) ન. [સં. क्षेम > પ્રા. खेम, પ્રા. તત્સમ] કલ્યાણ. (૨) આરોગ્ય

**ખેમ-કુશળ** (ખેમ-) ન. [ + સં. कुशल] કલ્યાણ અને નીરોગતા, સલામતી. (૨) વિ. સલામત. (૩) સાજુંતાજું

**ખેમકુશળ-તા** (ખેમ-) સ્ત્રી. [+સં., ત. પ્ર.] ખેમકુશળપણું

**ખેમ-ખુશાલી** (ખેમ-) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ખુશાલી.'] કુશલતા સાથેની પ્રસન્નતા. (૨) સુખી હાલત

**ખેમટો** (ખેમટો) પું. એ નામનો સંગીતનો બાર માત્રાનો એક તાલ. (સંગીત.) [જમણ

**ખેમણું** (ખેમણું) ન. મરણ પાછળ કરવામાં આવતું એક

**ખેમાનિયો** (ખેમા-) પું. માંદાનો ખાટલો. (૨) ખાટલે પડેલો માંદો માણસ

**ખેર[1]** (ખેર) પું. [સં. खदिर > પ્રા. खइर] જેના સારનો કાથો બને છે તે ઇમારતી તેમજ ખેતીકામમાં ઉપયોગી વૃક્ષ, ખેરિયો બાવળ [ઊધઈ

**ખેર[2]** (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેરવું.'] ધૂળ, રજ, ખેરો. (૨)

**ખેર[3]** (ખેર) સ્ત્રી. [અર. ખય્ર્ ] ભલાઈ. (૨) ખેરિયત, સલામતી, કુશળતા. (૩) આરોગ્ય, તંદુરસ્તી. (૪) કે. પ્ર. બહુ સારું, ભલે, વારુ

**ખેર-ખટ** (ખેર-) ક્રિ. વિ. [જુઓ. 'ખેર[3]' દ્વારા.] એકાએક, એકદમ, જોતજોતામાં. (૨) ખરેખર, જરૂર

**ખેર-ખાઈ, ખેર-ખાઉ** (ખેર-) વિ. [જુઓ 'ખેર[3]' + 'ખાવું' + ગુ. 'આઈ' અને 'આઉ' કૃ. પ્ર.] ધર્માદો માગીને નિર્વાહ કરનારું [લગતું પ્રબળ નુકસાન

**ખેર-ખાસ્ત** (ખેર-) ન. [જુઓ 'ખેર[3]' + ફા.] કુટુંબકબીલાને

**ખેર-ખાહ** (ખેર-) વિ. [અર. + ફા.] સારું-ભલું ચાહનાર, સલામતી-કુશળતાનું ચાહનાર, હિત-ચિંતક, શુભેચ્છક

**ખેર-ખાહી** (ખેર-) સ્ત્રી. [+ ફા. 'ઈ' પ્ર.] ખેરખાહપણું

**ખેર-ખાં** (ખેર-) વિ. [જુઓ 'ખેરખાહ;' 'ખાહ'નો 'ખાં' છે, 'ખાન' નો નહિ] જુઓ 'ખેરખાહ.'

**ખેર-(૦વિ)ખેર** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ખેરવું' + '(૦વિ.)-ખેરવું.'] વેરણ-છેરણ, જ્યાં ત્યાં પડેલું

**ખેર-ખેરાં** ક્રિ. વિ. એકદમ, ઝપાટા-બંધ, ઝડપથી

**ખેર-ચંપો** (ખેર-ચમ્પો) પું. [જુઓ 'ખેર[1]' + 'ચંપો.'] એ નામની એક વનસ્પતિ [છિંવટનું, બાકીનું

**ખેર-ઝેર** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ખેરવું' + 'ઝેરવું.'] વધ્યું-ઘટ્યું,

**ખેરડું** ન. [સં. क्षीर > પ્રા. खीर દ્વારા.] ગાય-ભેંસ વિયાયા પછી તરત કાઢેલું દૂધ, ખીરું

**ખેરડી[1]** સ્ત્રી. એક જાતની ગાય [એક વનસ્પતિ

**ખેરડી[2]** (ખેરડી) સ્ત્રી. [જુઓ ખેર[1]' દ્વારા.] એ નામની

**ખેરણ** ન. [જુઓ 'ખેરવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ખરીને છૂટો પડેલો પદાર્થ, ખેરો. (૨) વિ. ખરીને છૂટું પડેલું, વેરાયેલું. [**-ણે ખેરણે** (રૂ. પ્ર.) થોડે થોડે અંતરે, કટકે કટકે, ધીમે ધીમે]

**ખેર-દ્રવ્ય** (ખેર-) ન. [જુઓ 'ખેર[3]' + સં.] ખાંડ કાંજી તથા ગૂંદરનાં તત્ત્વોવાળો પદાર્થ, 'કાર્બો-હાઇડ્રેઇટ'

**ખેર-વર** ક્રિ. વિ. જુઓ 'ખેર-ખેરાં'.

**ખેરવવું** જુઓ 'ખરવું'માં.

**ખેર-વિખેર** જુઓ 'ખેર-ખેર.'

**ખેરવું** જુઓ 'ખરવું'માં. (૨) (લા.) આબરૂ પાડવી, હલકું ચીતરવું. [**ખેરી ના(-નાં)ખવું** (રૂ. પ્ર.) આબરૂ પાડવી]

**ખેર-વેલ** (ખેર-વેલ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેર[1]' + 'વેલ.'] એ નામનો કાંટાળો એક વેલો, ખણેર

**ખેર-સલ્લા** (ખેર-) સ્ત્રી. [અર. ખય્ર્-સલાહ્] સુલેહશાંતિ. સુખરૂપતા, ખેમકુશળતા. (૩) ક્રિ.વિ., કે.પ્ર. ક્ષેમકુશળતાનો ઉદ્ગાર. (૨) મન વાળવાનો ઉદ્ગાર. [૦ **કરવું** (રૂ. પ્ર.) જતું કરવું. (૨) ઓવારી નાખવું. (૩) વાપરી નાખવું ]

**ખેર-સાર** (ખેર-) પું. [જુઓ 'ખેર[1]' + સં.] ખેરના લાકડામાંથી નીકળતો સળીદાર ગર. .(૨) ખેરનાં લાકડાંને પાણીમાં ઉકાળી પાણી બાળી કાઢવામાં આવતો પદાર્થ, કાથો

**ખેરંચો(-ટો)** (ખેરઞ્ચો, -ણ્ટો) પું. [જુઓ 'ખેરવું'માંથી.] રજ, ધૂળ, ખેરો. (૨) ધાતુનો ખેરો, ધાતુનો .ઝેરો. (૩) ખેરીચો, પરચૂરણ ચીજવસ્તુ

**ખેરા-ચોલ(-ળ)** (ખેરા-) વિ. [જુઓ 'ખેર[1]' + 'ચોલ,-ળ'] કાથાના જેવું રાતું, લાલ-ચોળ

**ખેરાજી** પું. અકબરના વખતમાં જમીનના ત્રણ પ્રકાર પાડવામાં આવેલા તેમાંનો એક પ્રકાર [ઈંગારો

**ખેરાડુ** (ખેરાડુ) પું. [જુઓ 'ખેર[1]' દ્વારા.] ખેરના લાકડાનો

**ખેરાત** ( ખૅરાત ) સ્ત્રી. [ અર. ખય્રાત્ ] દાન, સખાવત, ધર્માદો [આપવામાં આવતો હોય તે સ્થાન

**ખેરાત-ખાનું** (ખૅરાત-) ન. [+ જુઓ 'ખાનું.'] ધર્માદો જ્યાં

**ખેરાતી** (ખૅરાતી) વિ. [અર. ખય્રાતી] ખેરાતને લગતું, ખેરાત માટે અલગ કાઢેલું

**ખેરિયત** (ખૅરિયત) સ્ત્રી. [અર. ખય્રિય્યત્ ] ક્ષેમકુશળતા, સંપૂર્ણ સુખાકારી. [૦ **ખેરસલ્લા** (-ખેર-) (રૂ. પ્ર.) સંપૂર્ણ સુખાકારી]

**ખેરિયું[1]** (ખેરિયું) વિ. [જુઓ 'ખેર[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખેરના લાકડાને લગતું. (૨) ન. ખેરના લાકડાનો સોટો કે થાંભલી

**ખેરિયું[2]** ન. [જુઓ 'ખેર[2]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] બાકામાંથી પડતું પ્રકાશનું રજોટીવાળું ચાંદરણું

**ખેરિયું[3]** વિ. તરત ભુઝાઈ જાય તેવું. (૨) અસ્તવ્યસ્ત, ખેર-વિખેર. (૩) (લા.) માલ વગરનું, નકામું

**ખેરિયો** (ખેરિયો) પું. [જુઓ 'ખેરિયું.[1]'] ખેર-વૃક્ષનો -(ખેરિયા બાવળનો) ગૂંદર. (૨) પોંક પાડવા માટે વપરાતો ખેરના લાકડાનો કે પછી કોઈ પણ લાકડાનો ટુકડો

**ખેરી[1]** (ખેરી) વિ. જુઓ 'ખેર[1]' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખેરના લાકડાને લગતું, ખેરના લાકડામાંથી બનાવેલું

**ખેરી[2]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેરવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] દાંત ઉપર બાઝતી પોપડી

**ખેરી[3]** (ખેરી) સ્ત્રી. ગરમ કાપડમાં પડતી એક જીવાત. (૨) કંસારી નામનું જંતુ. (૩) એક પક્ષી

**ખેરી[4]** (ખેરી) પું. ઘેટો. (૨) બકરો. (૩) સ્ત્રી. બકરી

**ખેરીચો** પું. [જુઓ 'ખેરવું દ્વારા.] ધાતુની ઝીણી કરચ, ધાતુનો ઝેરો-ખેરો. (૨) (લા.) ઝીણો સામાન, પરચૂરણ માલ. (૩) ઘરની નકામી ચીજ. (૪) ચલણી નાણાંનું પરચૂરણ, ચીલર

**ખેરીજ** વિ. [અર. ખારિજ્] વધારાનું, અંદર આવી ન જતું હોય તેવું. (૨) ના.યો. વિના, વગર

**ખેરું[1]** પું. એ નામનો એક ફૂલ-છોડ

**ખેરું[2]** ન. વઘારેલી છાસ

**ખેરું-ખેરું,ખેરું-ઝેરું, ખેરું-વેરું** વિ. [જુઓ 'ખેરવું'+ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.---દ્વિર્ભાવ; + 'ઝેરવું' અને 'વેરવું'-બંનેને ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ખેરિયું.[3]'

**ખેરું, ૦ ખેરું** જુઓ 'ખેરિયું.[3]'

**ખેરો[1]** (ખેરો) પું. [જુઓ 'ખેર[1]' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] પોંક પાડવાનો ખેરના લાકડાનો કે પછી કોઈ પણ લાકડાનો ટુકડો, ખેરિયો

**ખેરો[2]** પું. [જુઓ 'ખેરવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ધાતુ લાકડા વગેરેનો પાડેલો ઝેરો, ખેરીચો. (૨) અડાયાં છાણાંનો ભૂકો. (૩) ઢાંગરનાં ઢંઢાંનો એક રોગ

**ખેરો[3]** પું. બાજ પક્ષી, સીંચાણો

**ખેરોજ** જુઓ 'ખેરીજ.'

**ખેરોગેરો, ખેરો-જેરો, ખેરો-ઝેરો** પું. [જુઓ 'ગરવું' 'જરવું' 'ઝરવું' + પ્રત્યેકને ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઘાટ ઘડતાં ધાતુ લાકડા વગેરેનો પડતો છોલ કે ભૂકો

**ખે-રોગ** (ખે-રોગ) પું. [જુઓ 'ખે' + સં.] ક્ષય રોગ, ખેન-રોગ, 'ટ્યુબરક્યુલોસિસ' (ટી. બી.)

**ખેલ** પું. [સં.] ક્રીડા, રમત. (૨) નાટક-ભવાઈ-તમાસો. (૩) (લા.) અદ્ભુત લીલા. [૦ **ખેલવો** (રૂ. પ્ર.) પરાક્રમ કરવાં. ૦ **ખેલાવવો** (રૂ. પ્ર.) નચાવવું. (૨) હેરાન કરવું. ૦ **જોવો** (રૂ. પ્ર.) જિંદગી ગુજારવી. ૦ **પડવો** (રૂ. પ્ર.) નવો જ નાટ્ય-પ્રયોગ થવો. ૦ **પાડવો** (રૂ. પ્ર.) નવો જ નાટ્યપ્રયોગ રજૂ કરવો. ૦ **બગડવો** (રૂ. પ્ર.) પ્રસંગ ચૂંથાઈ જવો. ૦ **બગાડવો** (રૂ. પ્ર.) પ્રસંગને ચૂંથી નાખવો. ૦ **મચાવવો** (રૂ. પ્ર.) તોફાન કરવું]

**ખેલ-કૂદ** (ખેલ્ય-કૂદ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેલવું' + 'કૂદવું.'] રમવું અને કૂદવું એ, રમવા-કૂદવાની ક્રિયા

**ખેલ-ખાઈ** સ્ત્રી. [સં. + खेल + જુઓ 'ખાવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] (લા.) અનુભવી વેશ્યા

**ખેલ-ખાના** પું. [ફા. + જુઓ 'ખાનું.'] લશ્કરનો માલસામાન. (૨) (લા.) અસ્તવ્યસ્ત પડેલો સામાન. (૩) ખાનાખરાબી

**ખેલ-ખિ(-ખે)લાડી** વિ. [સં. खेल + જુઓ 'ખેલાડી.'] (લા.) ફક્કી, નખરાંબાજ. (૨) સ્ત્રી. વ્યભિચારિણી સ્ત્રી

**ખેલ-ગતિ** સ્ત્રી., **ખેલ-ગમન** ન. [સં.] રમતિયાળ ચાલ

**ખેલણ** ન. [સં. खेलन > પ્રા. खेलण, પ્રા. તત્સમ] ખેલવું-રમવું એ

**ખેલણી** સ્ત્રી. જુઓ 'ખેલવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] બાળકોને રમવાની ઢીંગલી-પૂતળી વગેરે. (૨) ધાવણી, ચૂસણી

**ખેલણું** ન. [જુઓ 'ખેલવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] રમકડું, ખિલોણું [ચાળ, ખેલાડી

**ખેલતલ** વિ. [જુઓ 'ખેલવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ. દ્વારા] રમતિ-

**ખેલ-દિલ** વિ. [+ ફા.] રમતિયાળ સ્વભાવનું (ઝ. મે.). (૨) નિખાલસ સ્વભાવનું. (૩) ઉમદા સ્વભાવનું

**ખેલ-દિલી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] નિખાલસ હૃદય (ઝ. મે.). (૨) ઉમદા સ્વભાવ, 'સ્પૉર્ટ્સમૅન-શિપ'

**ખેલ-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] ખેલાડી જેવી નિખાલસ અને ઉમદા નજર, 'સ્પૉર્ટિંગ સ્પિરિટ' (ચં. ન.), સ્પૉર્ટ્સમૅન-સ્પિરિટ'

**ખેલન** ન. [સં.] ક્રીડા, રમત, ખેલ. (૨) તમાસો. (૩) રમવાનું સાધન, ખિલોણું [જુઓ 'ખેલ.'

**ખેલના** સ્ત્રી. [સં. નો આભાસ; સં. માં આકારાંત નથી.]

**ખેલ-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] રમતિયાળ સ્વભાવ, ખેલદિલી

**ખેલ-માદળિયું** ન. [સં. + 'માદળિયું.'] ડોકમાં પહેરવાનું સોના કે ચાંદીનું એક તાવીજ

**ખેલવણું** ન. [જુઓ 'ખેલવું' દ્વારા.] રમકડું, ખિલોણું. (૨) હાથમાં પહેરવાનું રૂપાનું એક ઘરેણું

**ખેલવવું** જુઓ 'ખેલવું'માં. (૨) ઘોડાને સવારી કરી ફેરવવું

**ખેલ-વિનોદ** પું. [સં.] ખેલવું અને વાતચીતનો આનંદ મેળવવો એ, રમત અને વાતચીતનો આનંદ

**ખેલ-વીર** પું. [સં.] રમત-ગમતમાં હોશિયાર, ખેલાડી

**ખેલવું** સ. ક્રિ. [સં. खेल्, તત્સમ; ભૂ. કૃ. માં કર્તરિ પ્રયોગ] ક્રીડા કરવી, રમવું. (૨) ખેલ કરવો, તમાસો કરવો. (૩) નાટયમાં પાઠ ભજવવો. (૪) જુગાર રમવો. (૫) શિકાર કરવો. (૬) (લા.) યુક્તિ કે પ્રપંચથી કાર્ય કરવું. **ખેલાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખેલવવું, ખેલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખેલંદું** (ખેલન્દું) વિ. [જુઓ 'ખેલવું' + પંજા. 'અંદું' વર્ત. કૃ.] ખેલનાર, રમનાર, (૨) ખેલાડી, ખેલવામાં કુશળ

**ખેલાડી** વિ. [જુઓ 'ખેલવું' દ્વારા.] ખેલવા-રમવામાં કુશળ, 'સ્પૉર્ટ્સમૅન' (ચં. ન.). (૨) નટ. (૩) ભવાયો. (૪) (લા.) યુક્તિથી પોતાનું કામ કઢાવી લેનાર. (૫) મુત્સદ્દી

**ખેલાડુ** વિ. [જુઓ 'ખેલવું' દ્વારા.] ખેલાડી સ્વભાવનું. (૨) રખડુ [રમકડું, ખિલોણું

**ખેલામણું** ન. [જુઓ 'ખેલવું' + ગુ. 'આમણું' કૃ. પ્ર.]

**ખેલારી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેલવું' દ્વારા.]ખેલનારી-રમનારી સ્ત્રી

**ખેલાવણ-ધાઈ, -વ** (-વ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેલવું'+ગુ. 'આવણ' કૃ. પ્ર. + 'ધાઈ' 'ધાવ']બાળકને રમાડવાનું કામ કરતી ધાવ

**ખેલાવલ** ન. [જુઓ 'ખેલવું' દ્વારા.] બાળકો સાથેનો આનંદ. (૨) (લા.) નાગને વશ કરવાની ક્રિયા

**ખેલાવવું, ખેલાવું** જુઓ 'ખેલવું'માં.

**ખેલો** પું. [સં. खेल + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ખેલનાર નટ. (૨) ભવિષ્યમાં મરજી મુજબ ભાવ મેળવવા માટે માલને કે વેપારની ચીજને એકહથ્થુ કરવાપણું, 'કૉર્નરિંગ'

**ખેવ** ક્રિ. વિ. [સં. क्षिप्र > પ્રા. खिप्प દ્વારા 'ખિપ' > 'ખિવ' થયેં; સામાન્ય રીતે तत्क्षिप्र દ્વારા 'તત-ખેવ' તરીકે જૂ. ગુ. માં માત્ર] જલદી, એ જ સમયે [ખારવો

**ખેવટ** પું. [હિ.; कैवर्त > પ્રા. केवट्ट] નાવિક, ખલાસી,

**ખેવટિયાં** ક્રિ. વિ. એકદમ, ઝડપથી, ઝપાટાબંધ

**ખેવટિયો** પું. [જુઓ 'ખેવટ' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ખેવટ.' [વાનું કામ, વહાણવટું

**ખેવટું** ન. [જુઓ 'ખેવટ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] વહાણ હંકાર-

**ખેવડી** સ્ત્રી. ખેવડાથી ઝીણું જાતનું એક ઘાસ

**ખેવડો** પું. ઊંચા ગુણવાળું એક ઘાસ

**ખેવણ** પું. એ નામનું એક ઘાસ

**ખેવના** સ્ત્રી. ગરજ, પરવા, દરકાર. (૨) કાળજી, ચાનક

**ખેવૈયો** પું. પાણી પૂરું પાડનાર પખાલી

**ખેવો** પું. [સં. क्षेपक- > પ્રા. खेवअ-] (લા.) સંસારનો ફેરો, ભવ

**ખેશ-બિરાદર** પું. [ફા.] સગુંવહાલું

**ખેશી(-સી)** વિ. [ફા. ખેશી] સગું, સાથી. (૨) સ્ત્રી. લગ્ન, વિવાહ. (૩) સલાહ

**ખેશોગાશે** ક્રિ. વિ. થોડું ઘણું

**ખેસ** પું. પુરુષને ખભે નાખવાની પછેડી, દુપટ્ટો. [૦ ખંખેરવો (-ખક્ખેરવો), ૦ ખંખેરીને ચાલતા થવું (-ખક્ખેરીને-) ૦ ખંખેરી ના(-નાં)ખવો (-ખક્ખેરી-) (રૂ. પ્ર.) જોખમ કે જવાબદારીમાંથી મુક્ત થવું. ૦ ના (-નાં)ખવો (રૂ. પ્ર.) ખભે પછેડી મૂકવી. ૦ પકડવો, -સે વળગવું (રૂ. પ્ર.) આશરે આવી રહેવું. (૨) ન છૂટે તેવું લફરું વળગવું]

**ખેસડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેસ' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ખેસ

**ખેસલો** પું. ડગલો બનાવવાના બરનું એક કાપડ, 'કોટિંગ'

**ખેસવવું** જુઓ 'ખસવું'માં.

**ખેસિયું**[1] ન. [જુઓ 'ખેસ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] નાનો ખેસ, ખેસડી ['ઇયું' ત. પ્ર.] નજીકનું સગું

**ખેસિયું**[2] ન. [જુઓ 'ખેશી'ના મૂળમાં ફા. 'ખેશ્' + ગુ.

**ખેસી** વિ. [જુઓ 'ખેશી.'] જુઓ 'ખેશી.'

**ખેહ** (ખેઃ) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. खेह, તત્સમ] ધૂળ, રજ, ખેપટ

**ખેળ** (ખેળ્ય) સ્ત્રી. આર, કાંજી, 'સ્ટાર્ચ' [વાળો થેલો

**ખેળો** (ખેળો) પું. ગૂંથીને બનાવવામાં આવેલો દોરીનો ઝાળી-

**ખેંકડો** (ખેંકડો) જુઓ 'ખેકડો.' [બહુ જ અશક્ત

**ખેંક(-ખ)લી** (ખેંક(-ખ)લી) વિ. અંદરથી ખવાઈ ગયેલું,

**ખેંખાટ** (ખેંખાટ) પું. [રવા.] વારંવાર કહ્યા કરવું એ. (૨) કલકલાટ, ગોકીરો. (૩) (લા.) મમત, હઠ

**ખેંખાર** (ખેંખાર) પું. [રવા.] ખોંખારો

**ખેંખારિયો** (ખેંખારિયો) પું. [રવા.] સૌરાષ્ટ્રમાં થતો એક જાતનો ઘોડો

**ખેંખિયું** (ખેંખિયું) ન. [રવા.] ખેં ખેં કરી દાંત બતાવવા એ

**ખેંખેં** (ખેં ખેં) ક્રિ. વિ. [રવા.] એવો ઉધરસનો અવાજ થાય એમ

**ખેંગાણું** (ખેંગાણું) ન. બદલો, ખંગ, વટક. [૦ વાળી દેવું (રૂ. પ્ર.) વટક વાળી દેવી, સારો બદલો દેવો]

**ખેંગાળ** (ખેંગાળ) વિ. નાશ કરી નાખનારું.

**ખેંચ** (ખેંચ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેંચવું.'] ખેંચાણ, તાણ. (૨) (લા.) આગ્રહ. (૩) તંગી, અછત, ભીડ, 'શૉર્ટેજ'

**ખેંચણ-ગાડી** (ખેંચણ-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેંચવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર. + 'ગાડી.'] ખેંચવાથી ચાલે તેવી ગાડી

**ખેંચણિયું** (ખેંચણિયું) વિ. [જુઓ 'ખેંચવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર. + 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખેંચી જાય તેવું

**ખેંચ-તાણ** (ખેંચ્ય-તાણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેંચવું' + 'તાણવું.'] ખેંચવું અને તાણવું એ, ખેંચાખેંચ, તાણાતાણી. (૨)

તાણ, ભીડ. (૩) (લા.) રસાકસી. (૪) વાદ-વિવાદ

**ખેંચ-પકડ** (ખેંચ્ય-પકડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેંચવું' + 'પકડવું.'] (લા.) મમત, હઠ, જીદ

**ખેંચવું** (ખેંચવું) સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. खंच] પકડીને તાણવું, આકર્ષવું. (૨) કસવું, તંગ કરવું. (૩) શોષી લેવું, ચૂસવું. (૪) અર્ક કાઢવો. (૫) આંકવું, દોરવું. (૬) (કૂવામાંથી પાણી) સીંચવું. (૭) (ભાર) વહન કરવું. (૮) (લા.) આગ્રહથી વળગી રહેવું. [**ખેંચી કાઢવી** (ખેંચી-) (રૂ. પ્ર.) ભૂખે રહેવું. (૨) તમાચો મારવો. **ખેંચી ઝાલવું** (-કે પકડવું, રાખવું) (ખેંચી-) (રૂ. પ્ર.) આગ્રહથી વળગી રહેવું, નમતું ન આપવું.] **ખેંચાવું** (ખેંચાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ખેંચાવવું** (ખેંચાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખેંચં-ખેંચા** (ખેંચમ્-ખેંચા) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેંચવું,'-દ્વિર્ભાવ.] ખેંચાખેંચ, તાણાતાણ. (૨) તંગી, તાણ. (૩) (લા.) અતિ આગ્રહ

**ખેંચા-ખેંચ, -ચી** (ખેંચા-ખેંચ્ય, -ચી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેંચવું' –દ્વિર્ભાવ, + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ખેચં-ખેંચા.' (૨) એ નામની એક રમત

**ખેંચાણ** (ખેંચાણ) ન. [જુઓ 'ખેંચાવું' + ગુ. 'આણ' કૃ. પ્ર.] આકર્ષણ. (૨) પાણીનું સખત તાણ

**ખેંચાણ-કારક** (ખેંચાણ-) વિ. [+ સં. °कारक] ખેંચાણ કરનારું, આકર્ષક

**ખેંચાણ-બળ** (ખેંચાણ-) ન. [+ સં. बल] આકર્ષણ-બળ

**ખેંચા-તાણ** (ખેંચાતાણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખેંચવું' + તાણવું.'] જુઓ 'ખેંચ-તાણ.'

**ખેંચામણ** (ખેંચામણ) ન. [જુઓ 'ખેંચવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] ખેંચવા–ખેંચાવવાનું મહેનતાણું, 'કાર્ટેજ'

**ખેંચારો** (ખેંચારો) પું. [જુઓ 'ખેંચવું + ગુ. 'આરો' કૃ. પ્ર.] ખેંચાવું એ, ખેંચાવો, ખેંચાણ

**ખેંચાવવું, ખેંચાવું** (ખેંચા-) જુઓ 'ખેંચવું'માં.

**ખેંચાવો** (ખેંચાવો) પું. [જુઓ 'ખેંચવું' + ગુ. 'આવો' કૃ. પ્ર.] ખેંચાવું એ, ખેંચાણ, ખેંચારો

**ખેંચેર** (ખેંચેરય) સ્ત્રી. અણીવાળો પથ્થર કે ઈંટ. (૨) ચિઠ્ઠી

**ખેંચોટો** (ખેંચોટો) પું. [જુઓ 'ખેંચવું' + ગુ. 'ઓટો' કૃ. પ્ર.] એકદમ ખેંચવાની ક્રિયા કરવાથી લાગતો આંચકો

**ખેંટવું** (ખેંટવું) સ. ક્રિ. [રવા.] (અનાજ) ઝાટકવું. **ખેંટાવું** (ખેંટાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ખેંટાવવું** (ખેંટાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખેંટાવવું, ખેંટાવું** (ખેંટા-) જુઓ 'ખેંટવું'માં.

**ખેંતાળવું** (ખેંતાળવું) અ. ક્રિ. નાસી જવું. ભાગી છૂટવું. [**ખેંતાળી મેલવું** (ખેંતાળી-) (રૂ. પ્ર.) નાસી જવું]

**ખેંદી** (ખેંદી) સ્ત્રી. બાળક માટેની ગોદડી

**ખેંસરા** (ખેંસરા) પું., બ. વ. ઓરી અને અછબડાનો રોગ

**ખૈટેલ** ન. કવઠનાં ફળનાં બિયાનું તેલ

**ખૈફ** વિ. ડરી ગયેલું

**ખૈયો** પું. ['ખાડો-ખૈયો' એવો સાથેલગો પ્રયોગ] ખાડો

**ખો**[1] પું. [સં. क्षय-> પ્રા. खय-] ક્ષય, નાશ. [**૦ કાઢી નાખ(-ખં)ખવો** (રૂ. પ્ર.) નિકંદન કાઢવું]

**ખો**[2] (૦ઈ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોહ.'] પહાડનું કોતર. (૨) ખીણ, ખાઈ. (૩) રમતમાં કરાતો જમીનમાંનો નાનો ખાડો, ગબી. (૪) પહેરણ વગેરેની ચાળ કે ખેતરમાં મજૂરો કામ કરતી વખતે પાછળ કે આગળ વીણી-ઉપાડી નાખવા લૂગડું રાખે છે તે

**ખો**[3] સ્ત્રી. [રવા.] 'ખોખો'ની રમત, ખોલિકણ. [**૦ આપવી** (રૂ. પ્ર.) એ રમતમાં 'ખો' કહી રમતનો દાવ આપવો]

**ખો**[4] સ્ત્રી. [ફા.] આદત, ટેવ, હેવા. [**૦ ભુલાવવી** (રૂ. પ્ર.) આદત છોડાવવી. (૨) પાઠ શીખવવો–સાચી સમઝ આવે એમ કરવું. **૦ ભૂલવી, ૦ ભૂલી જવી** (રૂ.પ્ર.) આદત જતી કરવી. (૨) શિખામણ લેવી. **૦ રાખવી** (રૂ. પ્ર.) દ્વેષ કે વેર બતાવવું]

**ખોઇયું** ન. [જુઓ 'ખોઈ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], બોડિયાનું ખોયું, બાળકને સુવાડવાની ઝોળી. (૨) ઓશીકાં ગાદલાં વગેરેનો ગલેફ

**ખોઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખો.[2]' દ્વારા.] જુઓ 'ખો.[2]'

**ખોકલી**[1] સ્ત્રી. [રવા.] ઉધરસ

**ખોકલી**[2] સ્ત્રી. એ નામનો એક છોડ

**ખોખ** વિ. [જુઓ 'ખોખું.' આ શબ્દ એકલો નથી વપરાતોઃ 'બહુ ખોખ'ની રીતે મળે છે.] (લા.) નકામું થઈ ગયેલું

**ખોખડ-દંતું** (-દન્તું) વિ. [સં. कुक्कुट- > પ્રા. कुक्कुड દ્વારા. સરખાવો 'ખખડ-ધજ'- ખોખડ-ધજ.'] આગળના દાંત અનિયમિત રીતે બહાર નીકળેલા હોય તેવું (માણસ)

**ખોખડ-ધજ** વિ. [સં. कुक्कुट-ध्वज- > પ્રા. कुक्कुड-, 'ધજ'માં 'જ' જળવાઈ રહ્યો છે. સિદ્ધરાજ જયસિંહનું વિશેષણ], **ખોખડ-ધંધ** (-ધન્ધ) વિ. [સર૦ 'ખોખડ-દંતું'– 'ખોખડ-ધજ.' 'ધંધ' એ 'ધજ'ને સ્થાને ઊભો થયેલો શબ્દ] જુઓ 'ખખડ-ધજ.'

**ખોખડું** ન. [રવા.] કોઈ પણ ભાંગેલી વસ્તુ

**ખોખરાટ** પું. [જુઓ 'ખોખરું' + ગુ. 'આટ' ત. પ્ર.] ખોખરો અવાજ, બેસૂરાપણું. (૨) વિ. (લા.) ખડતલ, મજબૂત

**ખોખરાદ** વિ. કાંઈક ભારે કદનું–દોઢા કદનું (ન. મા.)

**ખોખરી** સ્ત્રી. [રવા.] ડાંગર, ચોખા (વેપારીઓની 'પારસી'નો બોલ)

**ખોખરું** વિ. [રવા.] બોદો બેઠેલો ખખરાટવાળો અવાજ નીકળે તેવું. (૨) (લા.) અડધુંપડધું ફૂટેલું. [**૦ કરવું** (રૂ.પ્ર.) માર મારવો. **૦ નાળિયેર** (રૂ.પ્ર.) નકામું કામ. **૦ હાંડલું** (રૂ. પ્ર.). ઘરડું ખખળી ગયેલું માણસ]

**ખોખલિયું** વિ. [જુઓ 'ખોખલું' + ગુ. 'ઇયું. ત. પ્ર.] તરત તૂટી પડે તેવું

**ખોખલી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોખલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] મોટી ઉધરસ, ઉટાંટિયું. (૨) ઘરડી ડોસી. (૩) ઘરડી શિયાળ. (૪) એ નામની એક વનસ્પતિ

**ખોખલું** વિ. [રવા.] ખખળી ગયેલું, ઘણું વૃદ્ધ–ખોં ખોં કરતું હોય તેવું. [**-લો પંડ્યો** (રૂ. પ્ર.) ઘરડો બ્રાહ્મણ કે મહેતાજી]

**ખોખલો** વિ., પું. [જુઓ 'ખોખલું.'] ઉધરસનો ઠાંસો. (૨) મોટી ઉધરસ. (૩) ઝાડની બખોલ

**ખોખાવું** અ. ક્રિ. દુશ્મનાવટ રાખવી, વેર રાખવું

**ખોખીંડો** પું. [રવા.] અણબનાવ, દુમેળ.(૨) તકરાર, ઝઘડો

**ખોખું** ન. [રવા.] અંદરથી સત્ત્વ વિનાનું અને પોલું. (૨) (૨) માલ કાઢી લીધો હોય તેવું લાકડાનું બારદાન (નાનું કે મોટું). (૩) બાંધ્યા પછી બાંધવી ન પડે તેવી પાઘડી. (૪) વાહન વગેરેનું માળખું, 'બૉડી.' (૫) (લા.) ભરપાઈ થયેલી હૂંડી. (૬) કાચું લખાણ, મુસદ્દો, 'ડ્રાફ્ટ.' (૭) પ્રાણ વિનાનું શરીર કે જીવતું સત્ત્વહીન શરીર. (૮) નિર્માલ્ય વસ્તુ

**ખોખો** સ્ત્રી. [રવા.] એ નામની એક દેશી રમત, ખોખિલ્લુ

**ખોગાણું** ન. બદલો, સાટું

**ખોગી** સ્ત્રી. [ફા. ખોગીર્] ઘોડા ઉપર પલાણ માટેની ગાદલી, ખોગીર, દળી

**ખોગીર** સ્ત્રી., ન. [ફા.] ઘોડા ઉપર પલાણ માટેની ગાદી, દળી. (૨) તકિયો. (૩) પાઘડી. [**૦ની ભરતી, ૦ ભરતી** (રૂ. પ્ર.) નકામો કાટમાળ કે કચરો. (૨) ખરાબ કવિતા]

**ખોઘરો** પું. [રવા.] ઝાડનું પોલાણ

**ખોચર** વિ. [રવા.] બીજાના કામમાં માથું મારનારું

**ખોચરું** (ખૉચરું) વિ. પોલું. (૨) ખાંચા-ખાંચાવાળું. (૩) ન. ખો, કોતર. (૪) જૂનો જમાનો. [**-રાની સાલ** (રૂ. પ્ર.) ઘણો જૂનો સમય]

**ખોચરેલ** (ખૉચરેલ) વિ. [જુઓ 'ખોચરું' + ગુ. 'એલ' ત. પ્ર.] કોતરાયેલું, ખાંચા-ખાંચાવાળું

**ખોચરો** પું. [સામાન્ય રીતે 'ખૂણો-ખોચરો' એવો સાથેલગો પ્રયોગ] ખૂણો, ખાંચો. (૨) ક-ઠેકાણું. [**-રે પડવું** (રૂ. પ્ર.) નજરમાં ન ચડે તેવી રીતે એક બાજુ મુકાઈ જવું]

**ખોચંડો(-દો)** (ખૉચણ્ડો, -ન્દો) પું. અયોગ્ય સ્થળ, ક-ઠેકાણું

**ખોજ** (ખૉજ્ય) સ્ત્રી. [અર. ખવ્જ્] તપાસ, શોધ, ગોત, શોધખોળ

**ખોજવું** (ખૉજવું) સ. ક્રિ. [જુઓ 'ખોજ,'-ના. ધા.] શોધવું, ગોતવું, ખોળવું, તપાસ કરવી ('કર્મણિ' અને 'પ્રેરક' પ્રચારમાં નથી.)

**ખોજ(-જે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોજો'+ગુ. 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઇસ્માઇલી ખોજા જાતિની સ્ત્રી, ખોજી

**ખોજા-ખાનું** ન. [જુઓ 'ખોજો' + 'ખાનું.'] ઇસ્માઇલી ખોજા લોકોનું ધાર્મિક જમાતખાનું

**ખોજી**[1] (ખૉજી) વિ. [જુઓ 'ખોજ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખોજ કરનાર, શોધક, સંશોધક

**ખોજી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોજો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.], **ખોજેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'ખોજણ.'

**ખોજો** પું. [ફા. 'ખાજહ્'-સરદાર] જનાનખાનાનો રક્ષક પાવૈયો. (૨) આગાખાની ઇસ્માઇલી મુસ્લિમ સંપ્રદાયનો અનુયાયી. (સંજ્ઞા.)

**ખોટ**[1] પું. માટીનું ઢેફું

**ખોટ**[2](-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ ખૂટવું';-સંબંધ એની સાથે.] ખૂટવું એ, ઓછું થવું એ. (૨) અછત, તંગી, તાણ. (૩) અ-પૂર્ણતા, ઓછપ, ઘટ. (૪) ઘાટો, નુકસાન, ખાધ, 'ડેફિ-સિટ.' (૫) (લા.) અવગુણ, દોષ, ખામી. [**૦ આવવી** (રૂ. પ્ર.) વેપાર વગેરેમાં નુકસાન વહોરવું. **૦ કરવી** (રૂ. પ્ર.) વેપારમાં નુકસાન જવું. **૦નું છોકરું** (રૂ. પ્ર.) ઘણાં બાળક મરી ગયા પછી બચી ગયેલું બાળક. **૦ પૂરવી** (રૂ. પ્ર.) પડેલી ખામી પૂરી આપવી. **૦ ભાંગવી** (રૂ. પ્ર.) તંગી કે તાણ ન જણાય એમ કરી આપવું. **૦ લાગવી** (રૂ. પ્ર.) એબ થવી]

**ખોટ(-ટ્ટ)કલું** વિ. [જુઓ 'ખોટું' + ગુ. 'ક' + 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (બાલભાષામાં) ખોટું, જૂઠું

**ખોટકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] (યંત્ર વગેરેમાં બગડતાં) બંધ પડી જવું. (૨) અટકી પડવું. **ખોટકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ખોટકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખોટકાવવું, ખોટકાવું** જુઓ 'ખોટકવું'માં.

**ખોટકો** પું. [જુઓ 'ખોટકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ખોટકી પડવું એ, સંચાકામમાં ખામી આવવી એ

**ખોટ-ખબાડ** (ખોટય-ખબાડય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોટ' + નિર-થંક શબ્દ.] ખોટ, તંગી, નુકસાન. (૨) ખોડ-ખાંપણ, દૂષણ, ખામી

**ખોટ-ખાંપણ** (ખોટય-ખાંપણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોટ' + 'ખાંપણ.'] જુઓ 'ખોટ-ખબાડ'–'ખોડ-ખાંપણ.'

**ખોટ-વટાવ** (ખોટય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોટ' + 'વટાવ.'] [નુકસાન કે નફો નફો-તોટો

**ખોટ-વધ** (ખોટય-વધ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોટ' + 'વધ.[2]']

**ખોટ-વેરો** (ખોટય-) પું. [જુઓ 'ખોટ' + 'વેરો.'] રાજ્યને નુકસાની આવવાથી નાખવામાં આવતો કર

**ખોટ-હાંસલ** (ખોટય-) ન. [જુઓ 'ખોટ' + 'હાંસલ.'] નુકસાન અને નફો

**ખોટંખોટા** (ખોટમ્-ખોટા) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ખોટું' – દ્વિર્ભાવ.] તદ્દન ખોટું, જૂઠેજૂઠું

**ખોટાડું** વિ. [જુઓ 'ખોટું' દ્વારા.], **ખોટા-બોલું** વિ. [જુઓ 'ખોટું' + 'બોલવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] ખોટું બોલ-નારું, અસત્યભાષી

**ખોટારવો** પું. જવાળા કે ધુમાડા વિનાનો લાકડાનો કે છાણાનો અંગારો, લાળો

**ખોટારું** વિ. [જુઓ 'ખોટું' દ્વારા.] જૂઠું. (૨) ભૂંડું. (૩) ન. જૂઠાણું. (૪) તરકટ

**ખોટારો**[1] પું. ઈંટનો ટુકડો. (૨) જુઓ 'ખોટારવો.' (૩) પોપૈયો

**ખોટારો**[2] પું. [જુઓ 'ખોટું' દ્વારા.] (લા.) નખરાં

**ખોટાળું** (ખોટયાળું) વિ. [જુઓ 'ખોટ' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] ખોટ-ખામીવાળું, શરીરમાં કોઈ અંગની નુકસાની-વાળું. (૨) ખોટનું, અનેક બાળકો મર્યા પછી ઊછરેલું (બાળક)

**ખોટી** ક્રિ. વિ. વિલંબ કે ઢીલ થાય એમ. (૨) સ્ત્રી. વાર, વિલંબ. [**૦ કરવું** (રૂ. પ્ર.) કામ વિના થંભાવી રાખવું. (૨) રાહ જોવડાવવી, મોડું કરવું. **૦ થવું** (રૂ. પ્ર.) કામ વિના થંભી રહેવું]

**ખોટીડો** પું. [જુઓ 'ખોટી' + ગુ. 'ડું' ત. પ્ર.], **ખોટીપો** પું. [જુઓ 'ખોટી' + ગુ. 'પો' ત. પ્ર.] ખોટી થઈ રહેવું એ, રોકાણ, રોકાઈ રહેવું એ

**ખોટીલું** વિ. [જુઓ 'ખોટ' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] ખોટવાળું, ખોટાળું, ખામીવાળું. (૨) અપૂર્ણ. (૩) ઘણી ખોટનું. (૪) (લા.) હરામ હાડકાનું, આળસુ

**ખોટું** વિ. સાચું નહિ તેવું, અસત્ય, જૂઠું. (૨) ભૂલચૂકવાળું. (૩) સારું નહિ તેવું, નઠારું. (૪) ચેતન વિનાનું, બહેરાશ મારી ગયેલું. (૫) ક્ષણભંગુર, નાશવંત. (૬) ખોટી રીતે ઊભું કરેલું, 'ફેબ્રિકેઇટેડ.' [-ટાં હાડકાંનું (રૂ. પ્ર.) આળસુ. -ટી ચાલનું (રૂ. પ્ર.) વ્યભિચારી. -ટી નજર (રૂ. પ્ર.) કુદૃષ્ટિ, બદનજર, વિષયી ઇચ્છા. -ટી વાસના (રૂ. પ્ર.) અનીતિની ઇચ્છા. (૨) મિથ્યા આસક્તિ. ૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) અન્યાય કરવો. (૨) બૂરું કરવું. (૩) કરજના પૈસા ન આપવા. ૦ કાટલું (રૂ. પ્ર.) મંદવાડમાંથી સાજું ન થાય તેવું. ૦ કામ (રૂ. પ્ર.) અનીતિભરેલું કામ. ૦ ખત (રૂ. પ્ર.) બનાવટી લખાણ. ૦ ખાવું (રૂ. પ્ર.) બેઇમાનીથી કમાણી કરવી. ૦ નીકળવું (રૂ. પ્ર.) બેવફા થવું. ૦ પડવું, ૦ પડી જવું (રૂ. પ્ર.) અંગોનું નિષ્ક્રિય બની જવું. ૦ લાગવું (રૂ. પ્ર.) માઠું લાગવું. ૦ લૂગડું (રૂ. પ્ર.) અસલ જાતનું નહિ તેવું કાપડ. -ટો ફાંકો (રૂ. પ્ર.) બડાઈ. -ટો રૂપિયો (રૂ. પ્ર.) નકામું માણસ. (૨) મંદવાડમાંથી ન ઊઠે તેવું માણસ]

**ખોટૂકલું** જુઓ 'ખોટકલું.'

**ખોડ[1]** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [સં. અને દે.પ્રા. खोड वि. લંગડું] શરીરમાં કોઈ અને કોઈ અંગની ખામી. (૨) (લા.) એબ, કલંક, લાંછન. (૩) ભૂલ, કસૂર, દોષ. (૪) ખરાબ આદત, ખરાબ ટેવ. [૦ આવવી (રૂ. પ્ર.) હાથ પગ વગેરે અંગોમાં ખામી થવી. ૦ કાઢવી (રૂ. પ્ર.) ભૂલ બતાવવી. ૦ ભાંગવી (રૂ. પ્ર.) ખરાબ આદત છોડાવવી. ૦ ભુલાવવી (રૂ. પ્ર.) ખો ભુલાવવી, શિખામણથી કે સજા કરી સન્માર્ગે દોરવું. ૦ રહી જવી (-રૈ:-), ૦ રહેવું (-રે:વું) (રૂ. પ્ર.) અંગમાં ખામી રહી જવી]

**ખોડ[2]** ન. [દે. પ્રા. खोडी સ્ત્રી.] ઝાડના થડનો સુકાઈ ગયેલો મોટો ટુકડો, ઠૂંઠું, ખોડચું

**ખોડ-ખબાડ** (ખોડ્ય-ખબાડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોડ[1]' + અર્થહીન શબ્દ.] ખોડ-ખાંપણ, ખામી

**ખોડ-ખમચી** (ખોડ્ય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોડ[1]' + 'ખમવું' દ્વારા.] (લા.) એ નામની એક રમત

**ખોડ-ખાંપણ** (ખોડ્ય-ખાંપણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોડ[1]' + 'ખાંપણ.'] જુઓ 'ખોડ-ખબાડ.'

**ખોડચું** ન. [જુઓ 'ખોડ[2]' દ્વારા.] ઝાડના થડનો સુકાઈ ગયેલો મોટો ટુકડો, ખોડ, ઠૂંઠું. (૨) સોની કે કંસારા વગેરે જે લાકડા ઉપર રૂપાની કડલી વગેરે ખોલવે છે તે લાકડું. (૩) (લા.) વિ. અક્કલ વગરનું, અજ્ઞાની, મૂર્ખ

**ખોડવાઈ** વિ. એ નામની ચોખાની એક જાત

**ખોડવું** સ. ક્રિ. [દે પ્રા. खोड હદ બતાવનારો ખૂંટો; ના. ધા.] જમીનમાં સાંકડો ખાડો કરી એમાં પથ્થર લાકડું લોખંડ વગેરે ઊભાં કરવાં. (ગુ માં 'ખૂતવું' ધાતુના પ્રે. રૂપ તરીકે 'ખોડવું' સ્વીકારાયું છે.) **ખોડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખોડાવવું** પુનઃ પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખોડસ** ન. [જુઓ 'ખોડચું,'-એનું ગ્રામીણ ઉચ્ચારણ.] જુઓ 'ખોડચું.'

**ખોડંગ(-ગા)વું** (ખોડઙ્ગ(-ઙ્ગા)વું) અ. ક્રિ. [સં. અને દે. પ્રા. खोड વિ. લંગડું-દ્વારા] પગે લંગડાવું, ખોડાંગવું

**ખોડા** સ્ત્રી. ઊભી હાથકડી

**ખોડાવવું, ખોડાવું** જુઓ 'ખોડવું'માં.

**ખોડાંગવું** અ ક્રિ. જુઓ 'ખોડંગવું'માં.

**ખોડિયા-ખેડૂક** (-ક્ય) સ્ત્રી. એ નામની દ્વારકા તરફ રમાતી એક રમત [રૂપ). (સંજ્ઞા.)

**ખોડિયાર** સ્ત્રી. એ નામની એક દેવી (દુર્ગાનું મનાતું એક

**ખોડિયું** વિ. [જુઓ 'ખોડ[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખોડવાળું, અપંગ [બારીક તપાસ રાખનાર માણસ

**ખોડિયો** પું. [જુઓ 'ખોડિયું.'] ખોડ-ખામી કાઢનાર માણસ,

**ખોડિયો-ખચૂક** સ્ત્રી., **ખોડિયો-પાટો** પું. [+ રવા., જુઓ + 'પાટો.'] એ નામની એક રમત

**ખોડી** સ્ત્રી. કેરીની એક જાત

**ખોડી ખમચી** સ્ત્રી. એ નામની એક રમત

**ખોડી-બારું** ન. [જુઓ 'ખોડવું' અને સં. द्वारक > પ્રા. बारअ-] ખેતર કે વાડામાંના છીંડામાં ઢોર ન પેસી જાય એ માટે અંગ્રેજી Y (વાઇ) આકારનું ખોડવામાં આવતું લાકડું, એ પ્રકારનું છીંડું [ખાંપણવાળું, અપંગ

**ખોડીલું** વિ. [જુઓ 'ખોડ[1]' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] ખોડ-

**ખોડું[1]** વિ. [સં. खोडक- > પ્રા. અને દે. પ્રા. खोडअ-] પગે લંગડું. (૨) જેમાં સ્વર નથી તેવું નીચેને ભાગે 'માત્રા'ના આકારથી લખાતું ('ખોડો' વ્યંજન). (૩) (લા.) અશક્ત

**ખોડું[2]** ન. ઘાણી બંધ રાખતી વેળા ચૂડા નીચે ગોઠવવાનું લાકડું. (૨) તાણામાં નાખેલા જોટાની લાકડીઓના બે જોટા વગેરેની જગ્યા

**ખોડેટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] કૂકડીનું સેવન વેળાનું બોલવું એ

**ખોડો** પું. માથાની ચામડી ઉપર વાળમાં જામતો મેલ. (૨) માથા ઉપરનો એ પ્રકારનો રોગ. (૩) લુહારની ભઠ્ઠીની રાખ. [૦ કાઢવો, ૦ કાઢી ના(-નાં)ખવો (રૂ.પ્ર.) જડમૂળથી દૂર કરવું. ૦ નીકળવો, ૦ નીકળી જવો (રૂ. પ્ર.) પાયમાલ થઈ જવું. (૨) સર્વનાશ થવો]

**ખોડો-પાટો** જુઓ 'ખોડિયો-ખચૂક'-'ખોડિયો પાટો.'

**ખોણિયું[1]** (ખોણિયું) જુઓ 'ખૂણિયું.'

**ખોણિયું[2]** ન. બળતા લાકડાનો અંગારો, ખોયણું

**ખોતરણી[1]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોતરવું[1]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ખોતરવાની ક્રિયા. (૨) ખોતરવાનું મહેનતાણું

**ખોતરણી[2]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોતરવું[2]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] દાંત ખોતરવાની ધાતુની સળી. (૨) ઘાસ ધરો વગેરે ખોતરવાનું ઓજાર, ખરપડી

**ખોતરણું[1]** ન. [જુઓ 'ખોતરવું' + ગુ. 'અણું' ક્રિયાવાચક કૃ.પ્ર.] ખોતરવાની ક્રિયા.. (૨) (લા.) દોષ જોવા એ, ચૂક કાઢવી એ. [-ણાં કાઢવાં (કે ખોદવાં) (રૂ.પ્ર.) જૂના દોષ જોવા. -ણાં ખોળવાં (-ખોળવાં) (રૂ.પ્ર.) સામાની ભૂલો શોધવી]

**ખોતરણું[2]** ન. [જુઓ 'ખોતરવું' + ગુ. 'અણું' કર્તૃવાચક

કૃ.પ્ર.] ખોતરવાનું સાધન (ખરપડી વગેરે)

**ખોતરવું** સ. ક્રિ. [રવા.] નખ નહોર કે હથિયારથી પોપડી ઊખડે એ રીતે ખણવું ('કોતરવું' માત્ર હથિયારથી અને એમાં ઘાટ પણ કઢાય, 'ખોતરવું'માં નહિ.) (૨) (લા.) પાયમાલ કરવું. **ખોતરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખોતરાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.

**ખોતરાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોતરવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ.પ્ર.], **ખોતરામણ** ન. [જુઓ 'ખોતરવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] **-ણી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આમણી' કૃ. પ્ર.] ખોતરવા-ખોતરાવવાનું મહેનતાણું

**ખોતરાવવું, ખોતરાવું** જુઓ 'ખોતરવું'માં.

**ખોતરું** ન. મિષ, બહાનું

**ખોદ-કામ** ન. [જુઓ 'ખોદવું' + 'કામ.[2]'] ખોદવાનું કામ. (૨) પ્રાચીન સ્થળો ખોદવાનું કામ, 'એક્સ્કેવેશન.' (૩) (લા.) શોધખોળ, સંશોધન

**ખોદ-ખાદ** (ખોધ-ખાધ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોદવું,' દ્વિર્ભાવ.] (લા.) ખણખોદ, બીજાનાં છિદ્ર શોધવાં એ

**ખોદણિયો** પું. [જુઓ 'ખોદવું' + ગુ. 'અણું' કૃ.પ્ર. + 'ઇયું' ત.પ્ર.] ખોદવાનું કામ કરનારો મજૂર

**ખોદણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોદવું' + ગુ. 'અણું' કૃ.પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ખોદવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) ઈર્ષ્યાથી બીજા માણસ વિશે બદગોઈ કરવી એ. [૦ કરવી (રૂ.પ્ર.) નિંદા કરવી, વાંકું બોલવું]

**ખોદણું** ન. [જુઓ 'ખોદવું' + ગુ. 'અણું' કૃ.પ્ર.] (લા.) જુઓ 'ખોદણી(૨).'

**ખોદર** પું. ઘોડાની એ નામની એક ચાલ [હોય તેવું

**ખોદરું** વિ. [જુઓ 'ખોદવું' દ્વારા.] શીતળાના મોઢે ડાઘ

**ખોદવું** સ. ક્રિ. [સં. क्षुद्‌-क्षोद्‌ > પ્રા. खोद्-] હથિયારથી જમીનમાં ખાડો કરવો કે પડ ઉપાડવાં. (૨) (લા.) કોઈનું બૂરું થાય એમ કરવું અને કહેવું. **ખોદાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખોદાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખોદં-ખોદા** (ખોદમ્-ખોદા) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોદવું'-દ્વિર્ભાવ.] ખોદાખોદી. (૨) (લા.) ઈર્ષ્યાથી કરવામાં આવતી બદગોઈ

**ખોદાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોદવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ.પ્ર.] ખોદવાની ક્રિયા. (૨) ખોદવા-ખોદાવવાનું મહેનતાણું

**ખોદાખોદ** (-ધ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોદવું'-દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ખોદં-ખોદા.'

**ખોદાણ** ન. [જુઓ 'ખોદાવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] ખોદવાની ક્રિયા, ઉત્ખનન. (૨) પાણીથી કે હવાથી જમીન પહાડ વગેરેમાં ખોદાયેલો ભાગ

**ખોદાણ-કામ** ન. [+ જુઓ 'કામ.[2]'] જુઓ 'ખોદ-કામ.'

**ખોદામણ** ન. [જુઓ 'ખોદવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ.પ્ર.], **-ણી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આમણી' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ખોદાઈ(૨).'

**ખોદાવવું, ખોદાવું** જુઓ 'ખોદવું'માં.

**ખોદિયું** વિ. [જુઓ 'ખોદવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] ખોદનારું. (૨) (લા.) નિંદા કે બદગોઈ કરનારું

**ખોદી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોદવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] ખોદવાની ક્રિયા

**ખોદું, -ધું** ન. લાકડાનો જાડો અને વજનદાર ટુકડો. (૨) (લા.) કમ-અક્કલ, મૂર્ખ

**ખોપ[1]** પું. સાહસ-ભરેલું જોખમી કામ. (૨) અવળું કામ. (૪) (લા.) નુકસાન, ખોટ, હાણ. (૫) ખટપટ, પંચાત

**ખોપ[2]** (ખૉપ) જુઓ 'ખોફ.'

**ખોપ-કરાળ** સ્ત્રી. કરાર જમીનનો એક પ્રકાર

**ખોપ-ગીર** વિ. ટેવવાળું, અભ્યાસી, હેવાયું

**ખોપડું** ન. [દે. પ્રા. खुंपा સ્ત્રી. ઘાસનું પાણીથી બચવા કરેલું આવરણ] ઝૂંપડું, ખોરડું, છાપરાવાળું નાનું ઘર

**ખોપદ-દંતું** વિ. [અર્થહીન શબ્દ + સં. दन्त + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] મોટા દાંતવાળું

**ખોપતું** ન. માંસનો પિંડ કે લોચો

**ખોપરા-પાક** જુઓ 'કોપરા-પાક'-'ટોપરા-પાક.'

**ખોપરી** સ્ત્રી. [સં. कर्परिका > પ્રા. खप्परिआ] માથાનું હાડકાનું આવરણ, માથાની તૂંબલી. (૨) (લા.) એ નામની મલખમની એક રમત. (વ્યાયામ.) (૩) અસામાન્ય બુદ્ધિશાળી હોવાપણું. [૦ ખાઈ જવી (રૂ.પ્ર.) કંટાળો ઉપજાવવો. ૦ ગંજી કરવી (-ગઞ્જી-) (રૂ.પ્ર.) પ્રબળ ઠપકો આપવો. ૦માં પવન ભરાવો (રૂ. પ્ર.) અભિમાની બનવું (૨) મિજાજ ખોવો. (૩) શિરજોરી કરવી. **ઊંધી ખોપરીનું** (રૂ.પ્ર.) સમજવું ન સમજે તેવા વાંકા સ્વભાવનું]

**ખોપરું** ન. [સં. कर्परक > પ્રા. खप्परअ-] જુઓ 'ખોપરી.' (૨) કોપરું, નાળિયેરનો ગર, ટોપરું. (૩) (લા.) મગજ, ભેજુ-વિશિષ્ટ બુદ્ધિમત્તા

**ખોપરેલ** જુઓ 'કોપરેલ.'

**ખોપાણ** પું. [જુઓ 'ખોપ[1]' દ્વારા.] ઊંડી ખો, કોતર

**ખોપિયું** વિ. [જુઓ 'ખોપ[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.], **ખોપી, -પીલું** વિ. [જુઓ 'ખોપ' + ગુ. 'ઈ' અને 'ઈલું' ત.પ્ર.] ખોપ કરનારું, ખોપી. (૨) (લા.) ખટપટિયું

**ખોફ** (ખૉફ) પું. [અર. ખવ્‌ફ્] ડર, ભય, દહેશત. (૨) અવકૃપા, ઇતરાજી. (૩) ક્રોધ, ગુસ્સો, કોપ, રોષ. [૦ દેખાડવો (રૂ.પ્ર.) ધમકાવવું. ૦ રાખવો (રૂ.પ્ર.) ડરીને ચાલવું] [ગુસ્સો

**ખોફ-ગી** (ખૉફગી) સ્ત્રી. [+ ફા. પ્રત્યય] ખોફ, ખફગી,

**ખોફ-નાક** (ખૉફ-) વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] બિહામણું, ભય કરનારું. (૨) લા. વિનાશક

**ખોબલિયો** પું. [જુઓ 'ખોબલો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ખોબો. (પદ્યમાં.) [નાનો ખોબલો

**ખોબલી[1]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોબલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]

**ખોબલી[2]** સ્ત્રી. નાની ખૂણી [નાનો ખોબો

**ખોબલો** પું. [જુઓ ખોબો' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.)

**ખોબા-પૂર** વિ. [જુઓ 'ખોબો' + 'પૂરવું.'] ખોબામાં સમાય તેટલું, ખોબા જેટલું

**ખોબાર** પું. જંગલી ડુક્કરોને રહેવાનું ઠેકાણું

**ખોબો** પું. બે હથેળી ચત્તી ભેળી રાખી કરવામાં આવતો પાત્રનો આકાર, અંજલિ, પોશ. (૨) (લા.) ખોબામાં સમાય તેટલું માપ. [-બા જેટલું (રૂ. પ્ર.) થોડી સંખ્યાનું. (૨) નાના ઘાટનું. ૦ ભરવો (રૂ.પ્ર.) મરેલ પાછળ પાણી રેડવું. ૦ વાળવો (રૂ. પ્ર.) બેઉ હથેળીનો પાત્ર-ઘાટ કરવો]

**ખોભણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. ડુંગર કે પકાડમાંની ખો, કોતર. (૨)

કાતરની બે બાજુનો ખાંચો. (૩) (ઠેસી ચાંપ કે ઉલાળાના આધાર માટેનો) ખચકો [ટેકરાવાળું

**ખોભણવાળું** (ખોભણ્ય-) વિ. [+ગુ. 'વાળું' ત. પ્ર.] ખાડા-

**ખોભણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોભણ' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'ખોભણ.' [પગલાંનો આકાર

**ખોભણો** પું. માણસ વગેરેના ચાલવાથી ધૂળમાં પડેલો

**ખોભરણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોભરવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ખોભરવું એ, રાહ જોવી એ. (૨) ઢીલ, વિલંબ

**ખોભરવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ખો[૨]' + 'ભરવું'–ખેતરમાં કામ કરતી વખતે મજૂર ઉતાવળ કરે ત્યાં 'ખોયું ભરો' અને પછી જાઓ–એ રીતે ઊભો થયેલો ધાતુ.] રાહ જોવી, વાટ જોવી, થોભવું, ખમવું. **ખોભરાવું** ભાવે., ક્રિ. **ખોભરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખોભરાવવું, ખોભરાવું** જુઓ 'ખોભરવું'માં.

**ખોભરી** સ્ત્રી. બકરીની શરૂઆતની નાની શિંગડી

**ખોભળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોભળો.'] ભૂંગળી

**ખોભળા** સ્ત્રી. કાળા ભેંડાની ચૂંદડી. (૨) રાતી જમીન

**ખોભળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોભળો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચામડી, ત્વચા. (૨) ચામડીનું ઉપરનું પડ. (૩) ભૂંગળી. (૪) ભૂંગળી વગેરે પોલા પદાર્થોનું ઉપરનું પડ. (૫) લાકડી વગેરેની મૂઠનું ધાતુનું પડ. (૬) ખોળી

**ખોભળું** ન. ચામડું. (૨) બળદનાં શિંગડાં ઉપર ચડાવવાનો ખોભળો–ધાતુનો કે ભરતગૂંથણનો

**ખોભળો** પું. [જુઓ 'ખોભળ.'] બારીબારણાં લાકડી છડી વગેરે ઉપર ધાતુનું કે કોઈ અન્ય પદાર્થનું ચડાવવામાં આવતું–આવેલું પડ કે અસ્તર–ગાભલા ઉપરનું. (૨) ચામડીનું ઉપલું પડ, ખાલ. (૩) જુઓ 'ખોભળું.' [૦ કાઢવો ૦ સેરવવો (રૂ. પ્ર.) મૂળ કાઢી નાખવું]

**ખોભાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોભાયો'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] પહેરણ અંગરખા કે ઓઢણીની ચાળની ગાંઠ વાળીને બનાવેલી ઝોળી, ખો

**ખોભાણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ ખો[૨]' દ્વારા.] ખો, કોતર, ગુફા, ખોભણ. (૨) આંકો, ખસરકો. (૩) ગાડાનો ચીલો. (૪) છિદ્ર, કાણું

**ખોભાયો** પું. [જુઓ 'ખોભાઈ.' જુઓ 'ખો' દ્વારા.] (૨) કાગળો વગેરે નાખવા એકથી વધારે ખીસાં કરી ટીંગાળવામાં આવતું લૂગડું [રમતનું એક નામ

**ખો-બિલ્લુ** સ્ત્રી. [રવા. + જુઓ 'બિલ્લુ.'] ચકબિલ્લુની

**ખોભી** સ્ત્રી. ચૂંદડી

**ખોભીરુ** સ્ત્રી. જુઓ 'ખોબિલ્લુ.'

**ખોભો** પું. જમીનમાં ખોડેલું લાકડું. (૨) જુઓ 'ખોભણો.'

**ખોય[૧]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખો[૨]' દ્વારા.] ઊંડો ખાડો. (૨) પહાડનું કોતર

**ખોય[૨]** સ્ત્રી. કલંક, એબ, ડાઘ

**ખોય[૩]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખો.[૬]'] ટેવ, આદત, હેવા

**ખોયણ(-ણું)** ન. [જુઓ 'ખોરણ'-'ખોરણું'; પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] સળગતું લાકડું. (૨) જામગરી. (૩) (લા.) ઉશ્કેરણી

**ખોયણી[૧]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોરણી'; પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] જુઓ 'ખોરણી(૧).'

**ખોયણી[૨]** સ્ત્રી. રાઈમેથીનો વઘાર

**ખોયણી[૩]** સ્ત્રી. એક છોડની મઠના જેવી શિંગ

**ખોયણું** જુઓ 'ખોયણ.'

**ખોયલ** ન. એ નામનું મોચીનું લાકડાનું એક હથિયાર

**ખોયાણ** ન. [જુઓ 'ખો[૨]' દ્વારા.] પહાડ વગેરેમાંની ઊંડી ખો– મોટું પોલાણ. (૨) (લા.) વિ. વસ્તી વગરનું, ખાલી. (૩) ભયંકર

**ખોયું** ન. [જુઓ 'ખોઈયું.'] જુઓ 'ખોઇયું.' [મકાન

**ખોરડું[૧]** ન. માટીની ભીંત કે ગારવાળું છાપરાવાળું નાનું

**ખોરડું[૨]** ન એ નામની એક વનસ્પતિ

**ખોરણ[૧]** ન. [જુઓ 'ખોરવું' + ગુ. 'અણ' ક્રિયાવાચક કૃ. પ્ર.] હોલવવું એ. [વાનું સાધન

**ખોરણ[૨]** ન. [જુઓ 'ખોરવું' + ગુ. કર્તૃવાચક કૃ.પ્ર.] હોલવ-

**ખોરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોરવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] હોલવવું એ, ખોયણી. (૨) (લા.) ઉશ્કેરણી

**ખોરણું** ન. [જુઓ 'ખોરવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ખોયણું.'

**ખોરદાદ** પું. [ફા.] જરથોસ્તી ધર્મની માન્યતા પ્રમાણેના સાત મુખ્ય ફિરસ્તાઓમાંનો છઠ્ઠો. (સંજ્ઞા.) (૨) જરથોસ્તી વર્ષનો ત્રીજો મહિનો. (સંજ્ઞા.) (૩) જરથોસ્તી મહિનાનો છઠ્ઠો દિવસ. (સંજ્ઞા.)

**ખોરદાદ-સાલ** પું. [ફા.] જરથોસ્તી વર્ષના પહેલા ફરવરદીન માસના છઠ્ઠા દિવસનો પારસી તહેવાર. (સંજ્ઞા.)

**ખોરવણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોરવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] (લા.) ખોદણી. (૨) ઈર્ષ્યા, અદેખાઈ

**ખોરવવું[૧]** સ. ક્રિ. (વાહન વગેરેને) અટકાવવું. **ખોરવાવું** કર્મણિ., ક્રિ.

**ખોરવવું[૨]** જુઓ 'ખોરવું'માં. [મનમાં બળવું

**ખોરવાવું** જુઓ 'ખોરવવું'માં. (૨) (લા.) કોઈનું સારું દેખી

**ખોરવું** સ. ક્રિ. (અગ્નિને) સંકોરવાની ક્રિયા કરવી. **ખોરાવું[૧]** કર્મણિ., ક્રિ. **ખોરવવું[૨]** પ્રે., સ. ક્રિ. [ત્રિપાઈ

**ખોરસું** ન. [જુઓ 'ખુરસી' દ્વારા.] ત્રણ પાયાની ઘોડી,

**ખોરંચો** (ખોરચ્ચો) પું. અંતરાય, અડચણ, નડતર, વિઘ્ન, ખોરંભો. [-ચે ના(-નાં)ખવું (રૂ. પ્ર.) ઢીલમાં–વિલંબમાં નાખવું. (૨) કન્હેકાણે મૂકી દેવું]

**ખોરાક** પુ. [ફા. ખુરાક્] ખાવાનો પદાર્થ, ભોજન-સામગ્રી, 'ફૂડ.' (૨) (લા.) દવાનો એક ભાગ, 'ડોઝ.' (૩) ખાવાનું પ્રમાણ [જઠરમાં જાય છે.)

**ખોરાક-માર્ગ** પું. [+ સં.] અન્ન-નળી (જે માર્ગે થઈ ખાધેલું

**ખોરાકી** સ્ત્રી. [ફા. ખુરાકી] ખાવાના પદાર્થ, ભોજન-સામગ્રી. (૨) ગુજરાન માટેનો ખર્ચ

**ખોરાકી-ખરચ, ખોરાકી-ખર્ચ** પું., ન. [જુઓ 'ખોરાકી' + 'ખરચ'–'ખર્ચ.'] ગુજરાન માટેનો ખર્ચ, નિર્વાહ-ખર્ચ, 'એલિમની'

**ખોરાકી-પોશાકી** સ્ત્રી. [ફા. ખુરાકી-પોશાકી,] ખાવાનું અને પહેરવાનું, અન્ન-વસ્ત્ર. (૨) ખાવાનો અને કપડાંનો ખર્ચ

**ખોરાટ** (ખોરાટ) પું. [જુઓ 'ખોરું' + ગુ. 'આટ' ત. પ્ર.]

ખોરાટપણું, ખોરાશ   [પકવવાની ભઠ્ઠી

**ખોરા-ભટ્ઠી(-ઠ્ઠી)** સ્ત્રી. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'ભટ્ઠી.'] ચૂનો

**ખોરામ** પું. વહાણનું લંગર. (૨) વહાણના લંગરની સાંકળ

**ખોરાવવું, ખોરાવું¹** જુઓ 'ખોરવું'માં.

**ખોરાવું²** અ. ક્રિ. જુઓ 'ખોરવાવું.' (૨) મનમાં બળવું

**ખોરાશ** (-સ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોરું' + ગુ. 'આશ' ત. પ્ર.] ખોરાપણું

**ખોરાસાન** જુઓ 'ખુરાસાન.'

**ખોરાસાની** જુઓ 'ખુરાસાની.'

**ખોરિયું** ન. [જુઓ 'ખોરવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] બળતા લાકડાનો ટુકડો, ખોયણું, ખોરણું   [કેડો કે રસ્તો

**ખોરી** સ્ત્રી. ચૂનાની એ નામની એક જાત. (૨) બાગમાંનો

**ખોરીલ** વિ. ખાવામાં જબરું. (૨) ખાવાનું શોખીન

**ખોરું** (ખોરું) વિ. [દે. પ્રા. खउरिअ-] કલુષિત સ્વાદનું, જૂનું થતાં કાંઈક કડવાશવાળું અને ઊતરી ગયેલા સ્વાદનું. [-રા ટોપરા જેવું (રૂ. પ્ર.) ખોટી દાનતવાળું. -રા ટોપરા જેવી પકડાવવી (રૂ. પ્ર.) ગાળ દેવી]

**ખોરડી** (ખોરડી) વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોરું' + ગુ. 'ડ' કૃ. પ્ર. + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ખોરી થઈ ગયેલી વસ્તુ

**ખોરેતી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ખોરો** પું. [જુઓ 'ખોરવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] અંગારો, લાકડાનો ધુમાડા વિનાનો પાકેલો અગ્નિ. (૨) ચૂનાની કાંકરી પકવવાની ભઠ્ઠી. (૩) સોનું-રૂપું ગાળવાની ભઠ્ઠી. (૪) ચૂલમાંથી કાઢી નાખેલી રાખ

**ખોલ¹** (-લ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. खोल्ल કોતર, ખો] (લા.) કપડાંમાં પડતી કરચલી. [૦ ભરવી (રૂ. પ્ર.) ઢીલો પડતો ભાગ સીવી લેવો]

**ખોલ²** ન. જુઓ 'ખોયલ.'   [જુઓ 'ખોલી.¹'

**ખોલકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોલકું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]

**ખોલકું** ન. [દે. પ્રા. खोल + ગુ. ગુ. 'કું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ગધેડાનું બચ્ચું. (૨) (લા.) વિ. મૂર્ખ (-કી સ્ત્રી., -કો પું.)

**ખોલડ** પું. [દે. પ્રા. खोल + ગુ. 'ડ, સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઝાડ વગેરેની બખોલ

**ખોલડું** ન. [જુઓ 'ખોલડ' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] (પોલાણવાળું હોઈ) નાનું મકાન

**ખોલણહાર¹, -રું¹** વિ. [જુઓ 'ખોલવું'-જૂ. ગુ. 'ખોલણ'+ જૂ. ગુ. 'હ' છ. વિ., પ્ર.+'પ્રા. °आर' < સં. °कार] ખોલનારું

**ખોલણહાર², -રું²** વિ. [જુઓ 'ખોળવું'-જૂ. ગુ. 'ખોલણ + જૂ. ગુ 'હ' છ. વિ., પ્ર. + 'પ્રા. °आर' < સં. °कार] ખોળનારું, ગોતનારું, શોધનારું

**ખોલ(-ળ)-બંદી(-ધી)** (-બન્દી, -ન્ધી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોળ' + ફા. 'બન્દ્' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ઘોડાના પગમાં નાળ નાખવાની ક્રિયા

**ખોલવડું** ન. એ નામનું કણબીનું એક ઘરેણું

**ખોલવણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોલવું' + ગુ. 'અવણ' કૃ. પ્ર.] નહેરનું કામ

**ખોલવણું** ન. [જુઓ 'ખોલવું' + ગુ. 'અવણું' કૃ. પ્ર.] સ્ક્રૂ ફેરવવાનું ઓજાર, પેચિયું. (૨) કંસારાનું એ નામનું એક ઓજાર. (૩) સ્ત્રીઓનું હાથમાં પહેરવાનું એ નામનું એક ઘરેણું   [પુનઃપ્રે., સ. ક્રિ.

**ખોલવું** જુઓ ખૂલવું'માં. **ખોલાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખોલાવવું**

**ખોલવિયો** પું. [જુઓ 'ખોલવું' + ગુ. 'અવિયું' કૃ. પ્ર.] નહેરનું કામ કરનારો માણસ

**ખોલાવવું, ખોલાવું** જુઓ 'ખોલવું'માં.

**ખોલાસ** પું. એક પ્રકારનો મજૂર

**ખોલિયો** પું. [જુઓ 'ખોલવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] કબાટ ઉપરની કાનસ બનાવવાનું સુતારનું સાધન. (૨) ગલતો કરવાનું સુતારનું સાધન   [બચ્ચું

**ખોલી¹** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોલકું.'] ગધેડી. (૨) ગધેડાનું માદા

**ખોલી²** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોલ.¹'] ઓરડી, નાની કોટડી

**ખોલી³** સ્ત્રી. જુઓ 'ખોળી.'

**ખોલું¹** (ખોલું) ન. ખીચડી વગેરેનો દાઝેલો પોપડો

**ખોલું²** વિ. [જુઓ 'ખોલ¹' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ખુલ્લું રહેલું હોય તેવું. (૨) ઢીલું, બંધબેસતું ન હોય તેવું

**ખોલો¹** પું. [જુઓ 'ખોલકું.'] ગધેડો. (૨) ગધેડાનું નર બચ્ચું

**ખોલો²** પું. [જુઓ 'ખોલ¹' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કપડું સીવણમાં બંધ-બેસતું ન થતાં ઊપસી આવેલો ભાગ. (૨) મકાનમાંનો વધારાનો ખચકો

**ખોવડા(-રા)વવું, ખોવાવું** જુઓ 'ખોવું'માં.

**ખોવું** સ ક્રિ. [સં. क्षप् > પ્રા. खव-] ગુમાવવું. (૨) (લા.) હારી જવું. [-ઈ ના(-ખાં)ખવું, -ઈ બેસવું (-બૅસવું) (રૂ.પ્ર.) ગુમાવવું. (૨) હારી જવું] **ખોવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખોવડા(-રા)વવું** પ્રે., સ. ક્રિ. એ

**ખોશિ(-સિ)યો** પું. [જુઓ 'ખોસવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] દંતાળમાં ખોસાતો કાણા વિનાનો જમીનમાં લીટી પાડવાનો નકામો દાંતો

**ખોસવું** સ. ક્રિ. [રવા.] જોરથી દાખલ કરવું, ઘાલવું. [ખોસી ઘાલવું (કે મારવું) (રૂ. પ્ર.) બળજબરીથી દાખલ કરવું. (૨) કેદ પકડવું.] **ખોસાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ખોસાડવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખોસાડવું ખોસાવું** જુઓ 'ખોસવું'માં.

**ખોસિયું** જુઓ 'ખોશિયું.'

**ખોસું** વિ. અસંસ્કારી, જડસુ

**ખોહ** સ્ત્રી. જુઓ 'ખો.²'

**ખોહાણ** પું., ન. [જુઓ 'ખો²' દ્વારા.] નદીના કિનારાની ભેખડ, નદીના કિનારાનો લગભગ કડાઉ ઢોળાવ

**ખોળ¹** (ખોળ) પું. [દે. પ્રા. खोल, દારૂનો નીચે પડી રહેતો કદડો] (લા.) તેલ કાઢી લીધા પછી બાકી રહેતો તલ કપાસિયા મગફળી વગેરેનો કઠણ લોંદા-લચકો

**ખોળ²** (ખોળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોળવું.'] તપાસ, ખોજ, શોધ, તલાસ

**ખોળ³** (ખોળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોલ.¹'] ચામડીનું ઉપરનું પડ. (૨) સર્પની કાંચળી. (૩) ગલેફ, ખોળિયું. [૦ ઊતરવી (રૂ. પ્ર.) ઉપરની ચામડી ઊખડી જવી. (૨) બહુ ભારે કિંમત ચૂકવવી]

**ખોળ-બંદી(-ધી)** (ખોળ-બન્દી, -ન્ધી) જુઓ 'ખોલ-બંદી.'

**ખોળવું** (ખોળવું) સ. ક્રિ, ખોજવું, ગોતવું, શોધવું, તપાસવું, **ખોળાવું** (ખોળાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ખોળાવવું** (ખોળાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ખોળં-ખોળા** (ખોળમ્-ખોળા) પું., બ. વ. સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોળવું', દ્વિર્ભાવ.] ખોળાખોળ, શોધાશોધ, ગોતાગોત, પ્રબળ તપાસ

**ખોળંબ(-ભ)વું** (ખોળમ્બ(-મ્ભ)વું) અ. ક્રિ. ઢીલમાં નાખવું, વિલંબ કરવો. **ખોળંબા(-ભા)વું** (ખોળમ્બા(-મ્ભા)વું) ભાવે., ક્રિ. **ખોળંબા(-ભા)વવું** (ખોળમ્બા(-મ્ભા)વવું) પ્રે.,સ..ક્રિ.

**ખોળંબો(-ભો)** (ખોળમ્બો, -ભો) પું. [જુઓ 'ખોળંબ(-ભ)વું' +ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] ઢીલ, વિલંબ, [**-બે(-ભે) નાખ(-નાં)ખવું** (રૂ.પ્ર.) ન કરવાને માટે બાજુએ ધકેલી મૂકવું]

**ખોળા-કાંકરી** (ખોળા-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોળો' + 'કાંકરી.'] (લા.) એ નામની એક રમત, બેડી કૂકરી

**ખોળા-ખંખોળા** (ખોળા-ખઙ્ખોળા) પું., બ. વ. [જુઓ 'ખોળવું' + 'ખંખોળવું.' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] ખોળં-ખોળા

**ખોળા-ખૂંદણ** (ખોળા-) વિ. [જુઓ 'ખોળો'+'ખૂંદવું' + ગુ. 'અણ' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.], **-તલ** વિ. [+ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ. દ્વારા] ખોળાનું ખૂંદનારું (પોતાનું બાળક), ખોળામાં રમનારું

**ખોળા-ખોસી** (ખોળા-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોળવું' + 'ખોસવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] ખોળા-ખોળ

**ખોળા-ખોળ** (ખોળા-ખોળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોળવું' -દ્વિર્ભાવ.], **-ળી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય] ખોળં-ખોળા, શોધાશોધ, ગોતાગોત [(લા.) એ નામની એક રમત

**ખોળા-ઠીકરી** (ખોળા-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોળો' + 'ઠીકરી.']

**ખોળા-ઢંઢોળા** (ખોળા-ઢણ્ઢોળા) પું., બ. વ. [જુઓ 'ખોળવું' + 'ઢંઢોળવું.'] ખોળાખોળી, સખત તપાસ

**ખોળા-દાન** (ખોળા-) ન. [જુઓ 'ખોળો' + સં.] વામમાર્ગીઓની એક ધાર્મિક ગણાતી નિર્લજ્જ ક્રિયા (સ્ત્રી-સંભોગ)

**ખોળા-ધર** (ખોળા-) વિ. [જુઓ 'ખોળો' + 'ધરવું.'] (લા.) જામીનગીરી આપનાર, જામીન થનાર, જામીન, હામી, 'ગૅરન્ટર' [હામીપણું, બાંયધરી, 'ગૅરન્ટી'

**ખોળા-ધરી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જામીનગીરી,

**ખોળા-ભરણું** (ખોળા-) ન. [જુઓ 'ખોળો' + 'ભરવું.'] સીમંત-અધરણી પ્રસંગે ગર્ભવતીના ખોળામાં વસ્ત્રો વગેરે મૂકવાનો માંગલિક વિધિ. (૨) સીમંત, અધરણી

**ખોળા-મૂળા** (ખોળા-) પું., બ. વ. [જુઓ 'ખોળો' દ્વારા.] મુસ્લિમ મેમણ કોમમાં શુભ પ્રસંગે સગાં સ્નેહીઓને સાકર ખારેક સોપારી વગેરેની અપાતી લાણ

**ખોળાવવું, ખોળાવું** (ખોળા-) જુઓ ખોળવું'માં.

**ખોળા-સુખડી** (ખોળા-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ખોળો' + સુખડી.'] ગામના પટેલ કે હક્કદારોને ખોળામાં અપાતો લાગનો દાણો

**ખોળાં-ખંખોળાં** (ખોળાં-ખઙ્ખોળાં) ન., બ. વ. [જુઓ 'ખોળા-ખંખોળા.'], **ખોળાં-ખાંખાં** (ખોળાં-) ન., બ. વ. [જુઓ 'ખોળવું' + રવા.'] જુઓ 'ખોળા-ખંખોળા.'

**ખોળિયું** (ખોળિયું) ન. [જુઓ 'ખોળ'[3] + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'ખોળ.[3]' (૨) શરીર, દેહ, કાયા, કલેવર. [**-યામાં જીવ આવવો** (રૂ. પ્ર.) જીવને શાંતિ થવી, છુટકારાનો દમ ખેંચવો. **-યામાંથી જીવ ઊડી જવો** (રૂ. પ્ર.) અશાંતિ થવી, ખૂબ ગભરાઈ જવું]

**ખોળી** સ્ત્રી. ધાતુની કે દાંત યા પ્લાસ્ટિક વગેરેની લાકડીની મૂઠને સ્થાને નાખવામાં આવેલી ભૂંગળી કે કૂંડલી, ખોલી. (૨) પોંક પાડવા દોરાની બનાવેલી ઝોળી. (૩) ગલતો કરવાનું સુતારનું એક ઓજાર

**ખોળું** (ખોળું) ન. [જુઓ 'ખોળ'[3] + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] શિંગડાં ઉપર લપેટાતી ખોળ

**ખોળો** (ખોળો) પું. પલોંઠી વાળી બેસતાં પેડુ આગળથી બેઉ ઘૂંટણ સુધીનો બનતો ભાગ, ઉછંગ. (૨) પહેરેલા વસ્ત્રની ચાળ એ ઘાટે પાથરવામાં આવતાં થતો ઘાટ. [**-ળે બેસવું** (-બેસવું) (રૂ.પ્ર.) અપુત્ર પિતાને ત્યાં દત્તક જવું. (૨) આશ્રયે જવું. **-ળે બેસાડવું** (-બેસાડવું) (રૂ. પ્ર.) દત્તક લેવું. **-ળે માથું મૂકવું** (રૂ. પ્ર.) શરણે જઈ આશ્રય મેળવવો, રક્ષણ માગવું. **-ળે લેવું** (રૂ. પ્ર.) દત્તક લેવું. **-ળે સોંપવું** (-સોંપવું) (રૂ. પ્ર.) સંભાળ નીચે મૂકવું. **-ળે હોવું** (રૂ.પ્ર.) આશ્રય કે આધાર નીચે હોવું, **૦ ખૂંદવો** (રૂ.પ્ર.) ખોળામાં રમવું. **૦ ઠારવો** (રૂ.પ્ર.) ગર્ભ રહેવો. **૦ પાથરવો** (રૂ.પ્ર.) આજીજી કરવી, કાલાવાલા કરવા. **૦ ભરવો** (રૂ. પ્ર.) સીમંત-સંસ્કાર કરવો. **૦ ભરાવો** (રૂ.પ્ર.) પહેલું ગર્ભાધાન થવું. **૦ વીસમવો** (રૂ. પ્ર.) બાળક મરી ગયા પછી માતાને એના પિયરમાં પિયરિયાં તરફથી લઈ જવાનું. **છેલ્લા ખોળાનું** (-ખોળાનું) (રૂ.પ્ર.) સૌથી નાનું સંતાન. **પહેલા ખોળાનું** (પેઃલા ખોળાનું) (રૂ. પ્ર.) સૌથી મોટું સંતાન. (૨) લાડકું માણસ]

**ખોંખલી** (ખોંખલી) સ્ત્રી. લોંકડી

**ખોંખલો** (ખોંખલો) પું. [રવા.] ઉધરસનો ઠાંસો

**ખોંખાર** (ખોંખાર) પું. [રવા.] મોઢું બંધ રાખી ગળામાંથી કાઢવામાં આવતો 'ખોં' જેવો અવાજ, ખૂંખાર

**ખોંખારવું** (ખોંખારવું) અ. ક્રિ. [રવા.] ખોંખારો ખાવો, ખૂંખારવું. [**ખોંખારીને કહેવું** (ખોંખારીને કેઃવું) (કે **બોલવું**) (રૂ. પ્ર.) ચોખ્ખું જણાવી દેવું, ખુલાસો કરી દેવો] **ખોંખારાવું** ભાવે., ક્રિ.

**ખોંખારિયું** (ખોંખારિયું) વિ. [જુઓ 'ખોંખારો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) અભિમાની, મગરૂર, ગર્વિષ્ઠ

**ખોંખારો** પું. [જુઓ 'ખોંખાર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ખોંખાર.' [**૦ કરવો, ૦ ખાવો, ૦ મારવો** (રૂ.પ્ર.) હાજરી બતાવવી. (૨) પડકાર કરવો. (૩) મરદાઈ બતાવવી]

**ખોંખો** (ખોંખો) ક્રિ. [રવા.] ઉધરસ [થાય એમ

**ખોં ખોં** (ખોં ખોં) ક્રિ. વિ. [રવા.] ઉધરસનો અવાજ

**ખોંગાહ** (ખોંગાહ) પું. ધોળો અને બદામી ઘોડો

**ખોંચરી** (ખોંચરી) સ્ત્રી. ઈંઢોણી

**ખોંડર**[1] (ખોંડર) પું. અનાજ ખસેડચા પછી ખળા કે ખળાવાડમાં પડી રહેલા દાણા

**ખોંડર**[2] (ખોંડર) પું. ઝાડનો પોલાણવાળો ભાગ, બખોલ

**ખોંડલું** (ખોંડલું) વિ. દાંત વિનાનું, બોખું

**ખોંઢો** (ખોંઢો) પું. પક્ષીનો માળો [કુસંપ

**ખોંધા-ખોંધ** (ખોંધા-ખોંધ્ય) સ્ત્રી. ખટપટ. (૨) તકરાર. (૩)

**ખોંપ** (ખોંપ્ય) સ્ત્રી. તડ, ફાટ. (૨) લાંબો બખિયો
**ખોંપો** (ખોંપો) પું. ઘાસ રાખવાનો મેડો
**ખોંભી** (ખોંભી) સ્ત્રી. ઇસ્લામી મેમણ કોમમાં સગપણની ચૂંદડી ઓઢાડવાની ક્રિયા
**ખોંભલો** (ખોંભલો) પું. [જુઓ 'ખોંભો' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.], **ખોંભો** (ખોંભો) પું. કસૂંબા રંગનો પછેડો
**ખ્યાત[1]** વિ. [સં.] પ્રખ્યાત, પ્રસિદ્ધ, જાણીતું, પંકાયેલું
**ખ્યાત[2]** સ્ત્રી. [સં ख्याति] પ્રસિદ્ધિ, ખ્યાતિ. (૨) કીર્તિ
**ખ્યાતિ** સ્ત્રી. [સં.] પ્રસિદ્ધિ, જાહેરાત. (૨) કીર્તિ, આબરૂ, શાખ. (૩) ભ્રમ-જ્ઞાન. (વેદાંત.)
**ખ્યાતિ-કર, ખ્યાતિ-જનક** વિ. [સં.] પ્રશંસા કરાવે તેવું
**ખ્યાતિ-પંચક** (-પઞ્ચક) ન. [સં.] અસત્ખ્યાતિ આત્મખ્યાતિ અન્યથાખ્યાતિ અખ્યાતિ અને અનિર્વચનીય ખ્યાતિ એવા શૂન્યવાદી ક્ષણિકવાદી ન્યાય મીમાંસા અને શાંકર-વેદાંતના મતે અનુક્રમે આવતી ભ્રમમૂલક જ્ઞાનની પાંચ ખ્યાતિઓનો સમૂહ. (વેદાંત.)
**ખ્યાત-નામ** વિ. [સં.] કીર્તિ પ્રાપ્ત કરી હોય તેવું, પ્રખ્યાત
**ખ્યાપક** વિ. [સં.] કહેનાર, વિગતોની રજૂઆત કરનાર, પ્રસિદ્ધ કરનાર
**ખ્યાપન** ન. [સં.], **-ના** સ્ત્રી. કથન. (૨) જાહેરાત
**ખ્યાપિત** પું. [સં.] કહેલું. (૨) જાહેર કરેલું
**ખ્યાર** ન. એ નામનું એક વૃક્ષ, ગરમાળાનું ઝાડ, ગરમાળો
**ખ્યાલ** પું. [ફા. ખિયાલ્] વિચાર, ધ્યાન, ધારણા, કલ્પના, તર્ક, 'આઇડિયા' (ઉ. લે.). (૨) સ્મરણ. (૩) ત્રિતાલનો એક પ્રકાર. (સંગીત.) (૪) જેમાં તાનબાજીનું પ્રાધાન્ય છે તેવી એક ગાન-પદ્ધતિ. (સંગીત.)
**ખ્યાલ-ટપ્પો** પું. [જુઓ "ખ્યાલ' + 'ટપ્પો.'] ગાતાં ગાતાં બે માણસોથી ગોળ ફરતે કરવામાં આવતું એક નૃત્ય
**ખ્યાલ-તમાશા(-સા)** પુ., બ. વ. [જુઓ 'ખ્યાલ' + 'તમાશો(-સો).'] નાચવું ગાવું વગેરેની એક પ્રકારની મોજ
**ખ્યાલિયો** પું. [જુઓ 'ખ્યાલ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ખ્યાલની ગાયકી કરનારો ગવૈયો. (સંગીત.)
**ખ્યાલી** વિ. [ફા.] મનસ્વી, તરંગી, કલ્પનાશીલ. (૨) જુઓ 'ખ્યાલિયો.'
**ખ્યાલી-ખુશી, ખ્યાલી-ખુશાલી** સ્ત્રી. [ફા.] ગાનતાન નાચરંગનો આનંદ. (૨) આનંદ, મોજ
**ખ્રિસ્ત** પું. [અં. ક્રાઇસ્ટ્] ખ્રિસ્તી ધર્મના પુરસ્કારક જીસસ ક્રાઇસ્ટ. (સંજ્ઞા.)
**ખ્રિસ્ત-જયંતી** (-જયન્તી) સ્ત્રી. [+સં.] જીસસ ક્રાઇસ્ટની જન્મજયંતીનો ઉત્સવ
**ખ્રિસ્તાબ્દ** ન. [+ સં. अब्द] ખ્રિસ્તી સંવત્સર, ખ્રિસ્તી વર્ષ, ખ્રિસ્તી સન, સને
**ખ્રિસ્તિ-સ્તાન** ન. [+ ફા.] ખ્રિસ્તીઓની બહુમતીવાળું સંભાવિત રાજ્ય
**ખ્રિસ્તી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ખ્રિસ્તના ધર્મને લગતું. (૨) ખ્રિસ્તના ધર્મનું અનુયાયી, 'ક્રિશ્ચિયન.' (સંજ્ઞા.)
**ખ્રિસ્તી-કરણ** ન. [+ સં.] ખ્રિસ્તી ન હોય તેવાં અન્ય ધર્મનાં માણસોને ખ્રિસ્તી ધર્મમાં લાવવાની ક્રિયા
**ખ્રિસ્તેતર** વિ. [જુઓ 'ખ્રિસ્ત' + સં. इतर] ખ્રિસ્તનું અનુયાયી ન હોય તેવું, 'હીધેન' (મ. ન.)
**ખ્વાજા** પું. [ફા.] ઊંચા દરજ્જાનો અમીર કે હાકેમ. (૨) ઊંચા દરજ્જાનો ફકીર
**ખ્વાજા-સરા** પું. [ફા.] જનાનખાનાનો વડો રક્ષક પાવૈયો
**ખ્વાબ** ન. [ફા. ખ્વાબ્] સ્વપ્ન
**ખ્વાબી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] સ્વપ્નમાં રાચનારું, તરંગી
**ખ્વાહિશ** સ્ત્રી. [ફા. ખ્વાહિશ્] જુઓ 'ખાયેશ.'



બ્રાહ્મી નાગરી ગુજરાતી

**ગ[1]** પું. [સં.] ભારતીય-આર્ય વર્ણમાળાનો કંઠ્ય ઘોષ અલ્પપ્રાણ વ્યંજન
[સ્વર. (સંગીત.)
**ગ[2]** પું. [સં. गान्धार શ્રુતિનો ચાલુ સંક્ષિપ્તાક્ષર] ગાંધાર
**ગ[3]** પું. [સં. गुरु શબ્દનો સંક્ષિપ્તાક્ષર] ગુરુ વર્ણ કે શ્રુતિ. (પિં.)
**ગઈ** (ગૈ) વિ., ભૂ. કા., સ્ત્રી. [જુઓ 'ગયો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જનારી થઈ કે થયેલી. (૨) વીતી કે વીતેલી. [૰ ગુજરી (રૂ. પ્ર.) બની ચૂકેલી હકીકત કે બાબત]
**ગ-કાર** પું. [સં.] 'ગ' વર્ણ કે વ્યંજન. (૨) 'ગ' ઉચ્ચારણ
**ગકારાંત** (-રાન્ત) વિ. [સં. गकार + अन्त] જે શબ્દને છેડે 'ગ' વ્યંજન આવ્યો છે તેવું (પદ કે શબ્દ)
**ગગડી** સ્ત્રી. એ નામની એક માછલી, 'હડોક'
**ગગડવું[1]** અ. ક્રિ. નરમ પડવું, શક્તિહીન થવું. (૩) ઓછું થવું. (૪) હિંમત ખોવી. **ગગડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ગ(૦ડ)ગડવું[2]** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ગડ ગડ' એવો અવાજ થવો. **ગ(૦ડ)ગડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ગ(૦ડ)ગડાટ** પું. [જુઓ 'ગ(૦ડ)ગડવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] 'ગડ ગડ' એવો અવાજ (ખાસ કરી વાદળાંનો)
**ગગડાવવું[1]** જુઓ 'ગગડવું[1]'માં. (૨) અર્થની દરકાર વિના

પદ્ય કે ગદ્યનો ઝડપથી પાઠ કરવો

**ગ(૦ડ)ગડાવવું²** જુઓ 'ગ(૦ડ)ગડવું'માં.

**ગગડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગગી' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (તુચ્છ-કારમાં) ગગી, છોકરી [કારમાં) ગગો, છોકરો

**ગગડો** પું. [જુઓ 'ગગો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (તુચ્છ-

**ગગણ** ક્રિ. વિ. [સં. गगन > શૌ. પ્રા. गगण ન.] આકાશ તરફ [૦ થવું (રૂ. પ્ર.) આકાશમાં ઊંચે જવું]

**ગગણવું** અ. ક્રિ. [રવા., આ ધાતુ વ્યાપક નથી, 'ગણગણવું' વ્યાપક છે.] જુઓ 'ગણગણવું.'

**ગગણાટ** પું. [જુઓ 'ગગણવું' + ગુ. 'આટ' પ્ર., આ પણ વ્યાપક નથી, વ્યાપક 'ગણગણાટ' છે.] જુઓ 'ગણગણાટ.'

**ગગન** ન. [સં.] આકાશ, નભ, આભ, આસમાન. [૦ ખેલવો (રૂ. પ્ર.) મોજાં ઊછળવાં. ૦ ગાજવું (રૂ. પ્ર.) વાદળાં અથડાતાં મેઘગર્જના થવી. ૦નાં કુસુમ વીણવાં, ૦નાં પક્ષી ઝાલવાં (કે પકડવાં), ૦નાં ફૂલ વીણવાં (રૂ. પ્ર.) અસંભવિત કાર્ય કરવા પ્રયત્ન કરવો. ૦માં ઊડવું (રૂ. પ્ર.) કલ્પનાઓમાં રાચવું. (૨) વ્યર્થતા અનુભવવી. ૦માં ગાજવું (રૂ. પ્ર.) મોટાઈમાં રાચવું. ૦માં ચડ(-ઢ)વું (રૂ. પ્ર.) ફુલાવું. ૦માં ચડા(-ઢા)વવું (રૂ. પ્ર.) ફુલાવવું, સામાની કિંમત વધારી મૂકવી. ૦ સાથે બાથ ભીડવી (રૂ. પ્ર.) અસંભવિત કાર્ય કરવા યત્ન કરવો. ૦ સાથે વાતો કરવી (રૂ. પ્ર.) બડાઈ મારવી]

**ગગન-કુસુમ** ન. [સં.] આકાશ-કુસુમ-(લા.) અસંભવિત વાત કે બાબત [એમ ન હોય એમ

**ગગનકુસુમવત્** ક્રિ. વિ. [સં.] (લા.) સર્વ રીતે બની શકે

**ગગન-ગઢ** પું. [+ જુઓ 'ગઢ.'] (લા.) બહુ ઊંચો કિલ્લો. (૨) ખૂબ ઊંચો મહેલ કે મકાન

**ગગન-ગતિ** સ્ત્રી. [સં.] આકાશમાં ગતિ કરવી-ફરવું એ. (૨) વિ. આકાશ-ગામી, આકાશમાં ફરનારું

**ગગન-ગામી** વિ. [સં., પું.] આકાશ-ગામી

**ગગન-ગાંઠિયા** પું., બ. વ. [+ જુઓ 'ગાંઠિયો.'] (લા.) ઘઉંના લોટના ચાસણી પાયેલા ગાંઠિયા

**ગગન-ગુંબજ** (-ગુમ્બજ) પું. [+ જુઓ 'ગુંબજ.'] આકાશનો દેખાતો ઘૂમટના જેવો આકાર

**ગગન-ગોલ** પું. [સં.] આકાશનો ગોળો કે ઘૂમટ

**ગગન(-ને)-ચર** વિ. [સં.] આકાશમાં ફરનારું, આકાશ-ગામી, ગગન-ગામી [પું.] (લા.) ખૂબ ઊંચું

**ગગન-ચુંબિત** (-ચુમ્બિત), **ગગન-ચુંબી** (-ચુમ્બી) વિ. [સં.,

**ગગન-નદી** સ્ત્રી. [સં.] આકાશ-ગંગા

**ગગન-પટ** પું. [સં.] આકાશનો વિસ્તાર

**ગગન-પથ** પું. [સં.], **ગગન-પંથ** (-પન્થ) પું. [+ જુઓ 'પંથ.'] આકાશ-માર્ગ [કે બાબત

**ગગન-પુષ્પ** ન. [સં.] આકાશ-કુસુમ-(લા.) અસંભવિત વાત

**ગગન-ભેદી** વિ. [સં., પું.] આકાશમાં ગડગડાટ મચાવી દે તેવું, ભારે મોટો અવાજ કરતું [ગગન-પટ

**ગગન-મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ,-ળ) ન. [સં.] આકાશનો વિસ્તાર,

**ગગન-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] આયુર્વેદની રીતે ધાતુ પકવવાનું યંત્ર, સોમાનલ યંત્ર. (આયુ.)

**ગગન-વાણી** સ્ત્રી. [સં.] આકાશ-વાણી. અદૃશ્યમાંથી થતો ગેબી અવાજ

**ગગન-વિહાર** પું. [સં.] આકાશમાં આનંદથી ફરવું એ, વ્યોમ-વિહાર. (૨) (લા.) ઊંચા ઊંચા ખ્યાલ કરવા એ, પ્રબળ કલ્પનાઓમાં રાચવું એ

**ગગન-વિહારી** વિ. [સં., પું.] આકાશમાં વિહાર કરનારું— આનંદથી ફરનારું. (૨) (લા.) પ્રબળ કલ્પનાશીલ

**ગગન-શ્રી** સ્ત્રી. [સં.] આકાશની શોભા, આકાશનું સૌંદર્ય

**ગગન-સુંદરી** (-સુન્દરી) સ્ત્રી. [સં.] (લા.) સવાર કે સાંઝની સુંદર સંધ્યા

**ગગન-સ્થ, -સ્થિત** વિ. [સં.] આકાશમાં રહેલું

**ગગન-સ્પર્શી** વિ. [સં., પું.] ઊંચે ઊંચે આકાશમાં પહોંચનારું, ગગન-ચુંબી

**ગગનાકાર** પું., **ગગનાકૃતિ** સ્ત્રી. [+ સં. आ-कार, आ-कृति] અંતર્ગોળ ઘાટ. (૨) વિ. અંતર્ગોળ

**ગગનાંગણ** (-નાઙ્ગણ) ન. [+ સં. अङ्गण] આકાશનો સામે જણાતો વિસ્તાર, ગગન-પટ, આકાશ-પટ

**ગગનાંગના** (-નાઙ્ગના) સ્ત્રી. [+ સં. अङ्गना] (લા.) અપ્સરા

**ગગનાંબુ** (-નામ્બુ) ન. [+ સં. अम्बु] આકાશમાંથી પડતું વરસાદનું પાણી. (૨) (લા.) દિવ્ય જળ

**ગગને-ચર** જુઓ 'ગગન-ચર.'

**ગગરી** સ્ત્રી. [સં. गर्गरिका > પ્રા. गग्गरिआ] ગાગર, ધાતુનો હાંડા ઉપર મુકાતો ઘડો. ('ગગરી' ખાસ વ્યાપક નથી.)

**ગગરું** વિ. [રવા.] 'ગર ગર' થઈ ને ખરી પડે તેવું, કરકડું, ભભરું

**ગગરો** પું. [જુઓ 'ગગરી.'] મોટી ગાગર. [૦ ફેરવવો (રૂ. પ્ર.) જમણવારમાં છૂટે હાથે ઘી પીરસાય તેવો વરો કરવો. (૨) ભીખ માગવી]

**ગગલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગગી'+ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] (લાડમાં) ગગડી, ગગી, છોકરી [ગગો, છોકરો

**ગગલો** પું. [જુઓ 'ગગો'+ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લાડમાં)

**ગગળવું** અ. ક્રિ. [રવા., 'ગગળવું' વ્યાપક નથી, 'ગળગળવું' વ્યાપક છે.] જુઓ 'ગળગળવું.' [છે.] જુઓ 'ગળગળું.'

**ગગળું** વિ. [રવા., 'ગગળું' વ્યાપક નથી; 'ગળગળું' વ્યાપક

**ગગી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગગો,+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (સૌ.) છોકરી. (૨) દીકરી

**ગગેટી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ગગો** પું. છોકરો. (૨) દીકરો

**ગગોરી** પું. જમીનમાં રહેતો એ નામનો એક કીડો

**ગગ્ગો** પું. [સં. નો દ્વિર્ભાવ] 'ગ' વર્ણ કે વ્યંજન. (૨) 'ગ' ઉચ્ચારણ [(રૂ. પ્ર.) 'ગચ' એવા અવાજથી]

**ગચ¹** ક્રિ. વિ. [રવા.] ભોંકવાનો અવાજ થાય એમ. [૦ દઈ ને

**ગચ²** ક્રિ. વિ. માફક. [૦ આવવું (રૂ. પ્ર.) માફક આવવું]

**ગચ³** સ્ત્રી. [ફા.] ચૂનો, કેલ

**ગચકડિયું** ન. [રવા., જુઓ 'ગચકડું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ડૂબતાં મોંમાં પાણી ભરાતાં 'ગચપચ' એવો અવાજ થવાની સ્થિતિ [ઊલટીનો ઉછાળો

**ગચકડું¹** ન. [રવા.] જુઓ 'ગચકડિયું.' (૨) ઘચરકો. (૩)

**ગચકડું[૨]** વિ. ઝાઝેરું, ઘણું
**ગચકારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગચ[૩]' દ્વારા.] ચૂનો અને સિમેન્ટ મેળવી બનાવેલો ગારો
**ગચકિયું** ન. [રવા.] જુઓ 'ગચકડું.[૧]'
**ગચકું** ન. [રવા.] લથડિયું
**ગચગર** પું. [જુઓ 'ગચ[૩]' + ફા. પ્રત્યય.] ચૂનો વગેરેની મદદથી ધાબો બનાવનાર માણસ
**ગચ-ગ(-ગી)રી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગચગર' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ધાબો, મેડા ઉપરની છો. (૨) તળાની છો
**ગચઢાળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગચ[૧]' + 'ઢાળવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.+ 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] મણિ વગેરે જડેલા હોય તેવું નકશી-કામ
**ગચન** વિ. મસ્ત, મગ્ન. (૨) ઠાંસીને ભરવામાં આવેલું
**ગચ-પચ** (ગચ્ચ-પચ્ચ) સ્ત્રી. [રવા.] કચપચ, ઘાલ-મેલ. (૨) ગોટાળાવાળું, ગૂંચવણ-ભરેલું
**ગચ-પંચ** (-પઞ્ચ) ક્રિ. વિ. [રવા.] ગીચોગીચ, ઠાંસોઠાંસ
**ગ(-ઘ)ચરકા-વિકાર** જુઓ 'ઘચરકા-વિકાર'
**ગ(-ઘ)ચરકું** ન., **-કો** પું. જુઓ 'ઘચરકું, -કો.'
**ગચર-ગંડ** (-ગણ્ડ) વિ. બુદ્ધિ વિનાનું, બેવકૂફ, મૂર્ખ
**ગચરાવવું** જુઓ 'ગચરાવું'માં.
**ગચરાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ગભરાવું. **ગચરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ગચરા-સચરું** વિ. [રવા.] માંદું-સાજું
**ગચાકા** સ્ત્રી. ઉંમરે પહોંચેલી જવાન છોકરી
**ગચાકું** વિ. ગીચોગીચ, ભરપૂર [ઠાંસોઠાંસ
**ગચાગચ** વિ. [જુઓ 'ગચ,' – દ્વિર્ભાવ.] ગીચોગીચ, ભરચક,
**ગચિ(-ચ્ચિ)યું** ન. [જુઓ 'ગચ[૩]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચૂનો માટી વગેરેનો જામી સુકાઈ ગયેલો ગઠ્ઠો. (૨) અણઘડ પથ્થરનો ગઠ્ઠો. (૩) ઘંટીનો પડવાયો. [૦ના(-નાં)ખવું (રૂ. પ્ર.) વિઘ્ન કરવું]
**ગચી[૧]** વિ. [જુઓ 'ગચ[૩]' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ચૂનો વગેરેના કેલનું બનેલું. (૨) (લા.) મજબૂત થયેલું ['ગચિયું.'
**ગચી[૨]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગચ[૩]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ
**ગચુંબ** (ગચુમ્બ) વિ. [રવા.] ગૂંચવાયેલું, સેળભેળ થઈ ગયેલું
**ગચું(-ચૂં)બડું** ન. [રવા.] ગોળાકારમાં એકઠું થયેલું ટોળું, ઘચૂંબલો [લોચો
**ગચેટો(-ડો)** પું. [જુઓ 'ગચ[૩]' દ્વારા.] ગઠ્ઠો, બાઝી ગયેલો
**ગચ્ચ** ક્રિ. વિ. [રવા.] ગચ એવા અવાજથી. (૨) સજ્જડ, સખ્ત રીતે
**ગચ્ચિયું** જુઓ 'ગચિયું.' [જુઓ 'ગચી'-'ગચિયું.'
**ગચ્ચી[૧](-ચ્છી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગચ[૩]' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.]
**ગચ્ચું** જુઓ 'ગચિયું.'
**ગચ્ચો** પું. [સં. गर्तक- > પ્રા. गत्तअ-] ખાડો
**ગચ્છ** પું. [સં.] સમુદાય, સમવાય, ફિરકો. (જૈન.) (૨) શ્રેઢીમાં અમુક પદોનો સમુદાય. (ગ.)
**ગચ્છ-નાયક, ગચ્છ-પતિ** પું. [સં.] સમુદાયનો અગ્રણી આચાર્ય. (જૈન.) [એ. (જૈન.)
**ગચ્છ-વાસ** પું. [સં.] તે તે ગચ્છના સાધુઓમાં સાથે રહેવું
**ગચ્છંતી** (ગચ્છ-તી) સ્ત્રી. [સં. गम् ધાતુના વર્ત કૃ. **गच्छत्**નું સં. સ્ત્રી., 'જતી' અર્થ. પછી ગુ. પ્રયોગ] જવું-નીકળી જવું એ, આઘા પાછા થઈ જવું એ. [**૦ કરવી, ૦ કરી જવી, ૦ ગણવી, ૦ માપવી** (રૂ. પ્ર.) દૂર ચાલ્યા જવું, નાસી જવું, ભાગી જવું]
**ગચ્છી** જુઓ 'ગચ્ચી.'
**ગછી[૧]** સ્ત્રી. એ નામનું એક વૃક્ષ [(લા.) ઈંટ
**ગછી[૨]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગચ[૩]' + 'ઈ' ત. પ્ર. થયા પછી]
**ગજ[૧]** પું. [સં.] હાથી
**ગજ[૨]** પું. [સં., ફા. ગઝ્] ચોવીસ તસુનું લંબાઈનું માપ. (૨) એ માપ કરવાનું સાધન કે પટ્ટી. (૩) તંતુવાદ્યમાં તાર ઉપર ફેરવવાનો ધનુષઘાટનો આકાર. (૪) બંદૂકની નાળમાં દારૂ વગેરે નાખી દબાવવાનો સળિયો. (૫) ઘાણીમાંથી તેલ કાઢવાનો સળિયો. (૬) ઘોડાગાડી મોટર વગેરેમાં ઉપરના ઢાંકણને ટેકવનારો ધાતુ કે લાકડા વગેરેનો સળિયો. (૭) બારી બારણાની ભૂંગળ. [**૦ ખાવો** (રૂ. પ્ર.) ફાવી ફાવવી, સફળ થવું. **૦ ગજ કૂદવું** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ રાજી થવું. (૨) ગુસ્સાથી ઊંચાનીચા થવું. (૩) પતરાજી કરવી. **૦ ગજ છાતી ફુલાવવી (-કે ફૂલવી)** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ ખૂબ રાજી થવું. **૦ ઘાલવા** (રૂ. પ્ર.) બેકાબૂ રહી વાત કરવી. (૨) પતરાજી કરવી. (૩) મજબૂત હોવું. **૦ માપવો** (રૂ. પ્ર.) મોટી મોટી વાતો કરવી, પતરાજી કરવી. **૦ વાગવો** (રૂ. પ્ર.) કાર્યસિદ્ધિ થવી. **૦ની ઘોડી ને સવા ગજનું ભાડું** (રૂ. પ્ર.) તદ્દન કંગાળ. **૦નો આંકડો ન સૂઝવો** (રૂ. પ્ર.) કશું ન આવડવું. **૦નો તસુ (કે -જે તસુ) માફ** (રૂ. પ્ર.) એકાદ દુર્ગુણની માફી. **નવસો ગજના નમસ્કાર** (રૂ. પ્ર.) તદ્દન દૂર રહેવું. **પોતાને ગજે માપવું** (રૂ. પ્ર.) સ્વતંત્ર અભિપ્રાયવાળા હોવું. **રજનું ગજ** (રૂ. પ્ર.) વધારીને વાત ડોળવી એ, ખૂબ અત્યુક્તિ કરવી એ]
**ગજક** ન. [ફા.] નશો કર્યા પછી કરવામાં આવતો મીઠી કે તીખી વાનીનો ટુંગો
**ગજકણ** સ્ત્રી. એક જાતનું રેશમી કાપડ
**ગજ-કર્ણ** પું. [સં.], **-રણ** પું. [+ સં. कर्ण, અર્વા. તદ્ભવ] હાથીનો કાન
**ગજકર્ણી** સ્ત્રી. [સં.], **-રણી** સ્ત્રી, [+ સં. कर्णी, અર્વા. તદ્ભવ] એ નામની એક વનસ્પતિ. (૨) યોગીઓની એક ક્રિયા. (યોગ.) [પ્રત્યેક ઊપસેલું લમણું
**ગજ-કુંભ** (-કુમ્ભ) પું. [સં.] હાથીનું કુંભસ્થળ, હાથીનું
**ગજ-ક્રીડા** સ્ત્રી. [સં.] હાથીની ગેલવાળી રમત. (૨) હાથીની સાઠમારી [ડોલતી અને મગરૂર ભરેલી)
**ગજ-ગતિ** સ્ત્રી., **-મન** ન. [સં.] હાથીની ચાલ (એના જેવી
**ગજ-ગમની** સ્ત્રી. [સં. गज-गमन + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] હાથીની ચાલે ચાલનારી સ્ત્રી
**ગજગરો** સ્ત્રી. કજિયાખોર સ્ત્રી
**ગજ-ગામિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ગજ-ગમની.'
**ગજ-ગામી** વિ. [સં. પું.] હાથીના જેવી ડોલતી અને મગરૂર ચાલે ચાલનારું
**ગજ-ગાહ** પું. [સં.] હાથીની પીઠ ઉપર નાખવામાં આવતો

ઓછાડ, હાથીની ઝૂલ. (૨) હાથીની ડોકમાં ઘરેણા તરીકે વપરાતો બળદના વાળનો અનાવેલો ગુચ્છો [વનસ્પતિ
ગજ-ગોટો પું. [સં + જુઓ 'ગોટો.'] (લા.) એ નામની એક
ગજ-ગૌરી સ્ત્રી. [સં.] હાથી ઉપર બિરાજેલી પાર્વતી દેવી
ગજગૌરી-વ્રત ન. [સં.] હિંદુઓમાં ભાદરવા માસમાં કરવામાં આવતું સ્ત્રીઓનું એક વ્રત. (સંજ્ઞા.)
ગજ-ગ્રાહ પું. [સં.] (લા.) સામસામી પ્રબળ ખેંચતાણ, 'ટગ ઓફ વૉર'
ગજ-ઘટા સ્ત્રી. [સં.] હાથીઓનું મોટું ટોળું
ગજ-ઘંટ (-ઘણ્ટ) પું. [સં.] હાથીને ગળે બાંધવામાં આવતો ઘંટ
ગજ-ઘંટા (-ઘણ્ટા) સ્ત્રી. [સં.] હાથીને ગળે બાંધવામાં આવતું ઘૂઘરીઓવાળું અને એમાં એક મોટી ઘંટડી ટાંગી હોય તેવું ઘરેણું
ગજ-ચર્મ ન. [સં.] હાથીનું ચામડું
ગજ-ચ્છાયા સ્ત્રી. [સં.] હાથીનો પડછાયો. (૨) (લા.) અમાસના દિવસનો પાછલો ભાગ. (જ્યો.)
ગજચ્છાયા-પર્વ ન. [સં.] હસ્ત નક્ષત્રમાં સૂર્ય હોય અને અમાસને દિવસે ચંદ્રમા હસ્ત નક્ષત્રમાં હોય એવો શ્રાદ્ધ વગેરે માટેનો યોગ. (સંજ્ઞા.) (૨) આસો વદિ અમાસ (દિવાળી). (સંજ્ઞા.)
ગજ-છાયા જુઓ 'ગજ-ચ્છાયા.'
ગજછાયા-પર્વ જુઓ 'ગજચ્છાયા-પર્વ.' [હાથીની ઝૂલ
ગજ-ઝંપ (-ઝમ્પ) સ્ત્રી. [સં. गज દ્વારા] ત્રણ પડદાવાળી
ગજ-તુંડ (-તુણ્ડ) ન. [સં.] હાથીનું માથું
ગજ-થર પું. [+ જુઓ 'થર.'] જુઓ 'ગજ-સ્તર.'
ગજ-દલ(-ળ) ન. [સં.] હાથીસવારોનું સૈન્ય, હસ્તિ-સેના
ગજ-દંત (-દન્ત) પું. [સં.] હાથીદાંત, દંતશળ. (૨) વિ., પું. ગણપતિ, ગણેશ, વિનાયક (દેવ). (૩) (લા.) ખીંટી, ખીલી
ગજદંતી (-દન્તી) વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] હાથીદાંતનું બનેલું
ગજ-દાન ન. [સં.] હાથીનું અપાતું દાન, (૨) હાથીનાં લમણાંમાંથી ઝરતો મદનો રેલો
ગજ-દેહ પું. [સં.] હાથીનું શરીર
ગજ-ધર પું. [સં.] સુથાર અને કડિયો. (૨) દરજી
ગજનવી જુઓ 'ગઝનવી.' [પ્રકારની તોપ
ગજ-નાળ (-ળ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'નાળ.[1]'] હાથી ખેંચે તેવા
ગજ-નાસા સ્ત્રી. [સં.] હાથીની સૂંઢ
ગજ-પતિ પું. [સં.] હાથીઓના ટોળાનો નાયક. (૨) ગજ-સેનાનો નાયક. (૩) હાથીઓ ધરાવનારો ધનિક
ગજ-પાલ(-ળ) પું. [સં.] હાથીનો રખેવાળ, મહાવત
ગજપાંઉ ન. માછલીનો શિકાર કરનારું એક જાતનું કાળું પક્ષી
ગજ-પિપ્પલી સ્ત્રી. [સં.], ગજ-પી(-પીં)પર (-રય), -ળી સ્ત્રી. [સં. गज-पिप्पली] એ નામની એક વનસ્પતિ
ગજ-પુટ પું. [સં.] ધાતુઓની ખાખ બનાવવા ભઠ્ઠીમાં કરવામાં આવતો એક પ્રયોગ. (આયુ.)
ગજપુષ્પી સ્ત્રી. [સં.] એ નામની એક વનસ્પતિ
ગજબ પું. [અર.] જુલમ, કેર. (૨) આશ્ચર્ય, અચરજ, નવાઈ. (૩) ભારે ભયાનક અને વિસ્મયકારક બનાવ. (૪) ભારે મોટી આપત્તિ. (૫) વિ. ઘણું જ ઘણું. (૬) ખૂબ મોટું. [૦ કરવો (રૂ. પ્ર.) નવાઈ ઉપજાવવી. (૨) જુલમ કરવો. ૦ થવો, ૦ વર્તવો (રૂ. પ્ર.) જુલમ પ્રવર્તવો. ૦ વર્તાવવો (રૂ. પ્ર.) જુલમ કરવો]
ગજબ-નાક વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] ખૂબ ગજબ
ગજ-બલ ન. [સં.] જુઓ 'ગજ-દલ.'
ગજ-બંધ (-બન્ધ) પું. [સં.] (હાથીના દેહના આકારમાં વર્ણોની ગોઠવણી હોય તેવું) એક પ્રકારનું ચિત્રકાવ્ય. (કાવ્ય.)
ગજ-બાગ પું. [સં. गज દ્વારા.] હાથીને અંકુશમાં રાખનારું કડીવાળું એક સાધન
ગજબાણુ વિ. [જુઓ 'ગજબ' દ્વારા.] અતિ શક્તિશાળી. (૨) (લા.) એપાની, લુચ્ચું
ગજબી વિ. [અર.] ગજબવાળું. (૨) જુલમી
ગજ-મંડન (-મણ્ડન) ન. [સં.] હાથીના કપાળમાં કરવામાં આવતી શોભા
ગજ-મંડલી(-ળી) (-મણ્ડલી,-ળી) સ્ત્રી. [સં.] હાથીઓનું ટોળું
ગજ-મુક્તા સ્ત્રી. [સં.], ૦ ફલ(-ળ) ન. [સં.] હાથીના માથામાં થતું કહેવાતું એક જાતનું મોતી
ગજમુખ ન. [સં.] હાથીનું મોઢું. (૨) વિ., પું. જુઓ 'ગજાનન.
ગજમુખું વિ. [સં. गज-मुख + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] હાથીના મોઢા જેવા મોઢાવાળું
ગજ-મેધ પું. [સં.] હાથીની સાથે સંબંધ ધરાવતો પ્રાચીન કાલનો એક યજ્ઞ
ગજ-મોતી ન. [સં. गज + જુઓ 'મોતી.'], ગજ-મૌક્તિક ન. [સં.] જુઓ 'ગજમુક્તા.'
ગજ-યુવતિ, -તી સ્ત્રી. [સં.] હાથણી
ગજ-યૂથ ન. [સં.] હાથીઓનું ટોળું
ગજ-યોધી વિ., પું. [સં.] હાથી ઉપર બેસી યુદ્ધ કરનારો યોદ્ધો
ગજ(-જ્જ)ર પું. [ફા., હિં. गजर] પહોર પહોરને કે કલાક કલાકને અંતરે વગાડવામાં આવતા સમયસૂચક ટકોરા. (૨) ચોઘડિયાં વગાડવામાં આવે છે એ
ગજ-રત્ન ન., પું. [સં.,] ન.] હાથીઓમાં રત્નરૂપ હાથી, ઉત્તમોત્તમ હાથી
ગજર-દમ ન. મળસકું, પરોઢિયું
ગજર-બજર પું. [રવા.] ઘાલ-મેલ, ગોટાળો. (૨) ભક્ષ્યાભક્ષ્ય
ગજર-ભટ્ટ પું. [જુઓ 'ગાજર' દ્વારા.] બાફેલા ગાજરનું ભોજન
ગજર-ભાત પું. [જુઓ 'ગાજર' + 'ભાત' (ચોખા).] ગાજરના ટુકડા મેળવી રાંધવામાં આવેલા ચોખા
ગજરા-કાંપ પું. [જુઓ 'ગજરો' + 'કાંપ.[1]'] કાનનું એક ઘરેણું
ગજ-રાજ પું. [સં.] હાથીઓના ટોળાનો સ્વામી, ઉત્તમોત્તમ હાથી, મોટો હાથી
ગજરા-વાળી સ્ત્રી. [જુઓ 'ગજરો' + 'વાળી.'] કાનમાં પહેરવાની એક પ્રકારની વાળી
ગજરા-હાર પું. [જુઓ 'ગજરો' + સં.] ગળામાં પહેરવાની સોનાની એક પ્રકારની માળા
ગ(-ગુ)જરી[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ગજરો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય

સ્ત્રીઓનું કાંડામાં પહેરવાનું એક જાતનું ઘરેણું [ગાજર
**ગજરી²** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાજર' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું
**ગજરું** ન. [જુઓ 'ગજરો' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] કાંડે કે અંબોડે ઘાલવાનો ફૂલનો બેરખો કે માળા. (૨) જુઓ 'ગજરી.¹'
**ગજરો** પું. [હિં. ગજરા] માથા ઉપર ફૂલનો બાંધવામાં આવતો તોરો. (૨) ઘોડાના બે કાનોની વચ્ચેના વાળનો ગુચ્છો
**ગજલ** જુઓ 'ગઝલ.'
**ગજલ-ગોષ્ઠિ(-ષ્ઠી)** જુઓ 'ગઝલ-ગોષ્ઠિ.'
**ગજલિસ્તાન** જુઓ 'ગઝલિસ્તાન.' [વિનાયક (દેવ)
**ગજ-વક્ત્ર, ગજ-વદન** પું. [સં.] ગજાનન, ગણપતિ, ગણેશ,
**ગજ(-જા)વવું** જુઓ 'ગાજવું'માં.
**ગજવા-કાતરુ** વિ. [જુઓ 'ગજવું' + 'કાતરવું' + ગુ. 'ઉ.' કૃ. પ્ર.] ખીસા-કાતરુ
**ગજ-વાડ** (-ડય) સ્ત્રી. [સં. गज + જુઓ 'વાડ.²'] હાથી-ખાનું, હાથીવાડો, ગજશાળા
**ગજ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] હાથીઓને લગતું શાસ્ત્ર
**ગજવું** ન. જુઓ 'ગૂંજુ' -ખીસું.' [**-વાનો વર** (રૂ. પ્ર.) જેને સારી રીતે અદલો આપવો પડે તેવો વર. **-વામાં(કે -વે) ઘાલવું** (રૂ. પ્ર.) ગણકારવું નહીં. (૨) લાંચ આપવી. **૦ કાતરવું** (રૂ. પ્ર.) ખીસું કાપી ચોરી કરવી. (૨) ભારે ખર્ચ કરાવવો. **૦ ભરવું** (રૂ. પ્ર.) લાંચ આપવી-લેવી]
**ગજ-વૃંદ** (-વૃન્દ) ન. [સં.] હાથીઓનું ટોળું [વેલો
**ગજવેલ¹** પું. [સં. + જુઓ 'વેલો.'] એ નામનો એક
**ગજવેલ²** (-લ્ય) સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'વેલ.¹'] (લા.) ચોખાની એક જાત. (૨) શતાવરી (વનસ્પતિ)
**ગજવેલ³** (-લ્ય) સ્ત્રી. ખરું લોઢું, પોલાદ, 'સ્ટીલ'
**ગજવેલિયો** પું. [જુઓ 'ગજવેલ³' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) પુરુષની જનનેંદ્રિય
**ગજ-શાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] હાથીખાનું
**ગજ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] જુઓ 'ગજ-વિદ્યા.' [ગજ-શાસ્ત્ર
**ગજ-શિક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] હાથીઓને કેળવવાની પ્રક્રિયા. (૨)
**ગજ-સુકુમાર** પું. [સં.], **-લ** પું. [+ પ્રા.] જૈન માન્યતા પ્રમાણે શ્રીકૃષ્ણનો નાનો ભાઈ. (સંજ્ઞા.) (જૈન.) [ગજ-દળ
**ગજ-સેના** સ્ત્રી., **ગજ-સૈન્ય** ન. [સં.] હાથીઓનું લશ્કર,
**ગજ-સ્કંધ** (-સ્કન્ધ) પું. [સં.] હાથીની કાંધનો ભાગ
**ગજ-સ્તર** પું. [સં.] મંદિર વગેરેની દીવાલનો હાથીઓની પંક્તિવાળો થર. (સ્થાપત્ય.)
**ગજ-સ્નાન** ન. [સં.] હાથીનું નાહવું એ. (૨) (લા.) દેખાવ પૂરતું નાહવું એ. (૩) નિષ્ફળ કાર્ય
**ગજાજીવ** પું. [સં. गज + आ-जीव] હાથી ઉપર જેની આજીવિકા છે તે માણસ, મહાવત
**ગજા-દાર** વિ. [જુઓ 'ગજું' + ફા. પ્રત્યય.] ગજાવાળું, મજબૂત બાંધાનું, તાકાતવાળું. (૨) કદાવર
**ગજાધ્યક્ષ** [સં. गज + अध्यक्ष] ગજસેનાનો નેતા
**ગજાનન** પું. [સં. गज + आनन] (હાથીના જેવું મોઢું કર્યું છે તે ગણેશ, ગજ-વદન. (સંજ્ઞા.) [ગજ-દળ
**ગજાનીક** ન. [સં. गज + अनीक] ગજસેના, હાથીનું સૈન્ય.
**ગજાયુર્વેદ** પું. [સં. गज + आयुर्वेद] હાથીના રોગોનાં નિદાન અને ચિકિત્સાનું શાસ્ત્ર. (સંજ્ઞા.)
**ગજા(-ઝા)ર** (-રય) સ્ત્રી. [સં. गुह्यागार > પ્રા. गुज्झार ન.] મકાનનો અંદરનો ભાગ (મોટે ભાગે રસોડાની સામેનો અંદરની પરસાળને કાટખૂણે પછીત સુધી લંબાતો ભોજન માટે બેસવાનો ભાગ). (સ્થાપત્ય.) [બનાવેલો કોટ
**ગજા(-ઝા)ર-કોટ** પું. [+ જુઓ 'કોટ.'] (લા.) લાકડાનો
**ગજારૂઢ** વિ. [સં. गज + आ-रूढ] હાથી ઉપર સવાર થયેલું
**ગજારો** પું. પરસેવો. (૨) (લા.) મોટો હોહાપોહ
**ગજારોહ** પું. [સં. गज + आ-रोह] હાથી-સવાર
**ગજારોહણ** ન. [સં. गज + आ-रोहण] હાથી ઉપરની સવારી
**ગજાવણહાર** વિ. [જુઓ 'ગજાવવું' + ગુ. 'અણ' પ્ર. + જૂ. ગુ. 'હ' છ. વિ. નો પ્ર. + પ્રા. °आर < સં. कार] ગજવનાર.
**ગજાવવું** જુઓ 'ગાજવું'માં.
**ગજા-સંપત** (-સમ્પત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગજું' + સં. संपत्ति] ગજા પ્રમાણેની સંપત્તિ-સમૃદ્ધિ. (૨) ક્રિ. વિ. ગજા પ્રમાણે
**ગજા-હીણ** વિ. [જુઓ 'ગજું' + સં. हीन > પ્રા. हीण, પ્રા. તત્સમ.], **-ણું** વિ. [+ સં. हीनक- > પ્રા. हीणअ-] ગજા વિનાનું, તાકાત વિનાનું
**ગજાંબર** (ગજામ્બર) ન. [સં. गज + अम्बर] હાથીના ચામડા-રૂપી વસ્ત્ર
**ગજિયા** સ્ત્રી. તાર વીંટવાનું એક સાધન
**ગજિયાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગજ²' દ્વારા.] એ નામનું એક જાતનું રેશમી કાપડ
**ગજિયું** વિ. [જુઓ 'ગજ²' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગજના માપનો પનો હોય તેવું. (૨) ન. ગજ પનાનું જાડા સૂતરનું એક કાપડ. (૩) ગજની લંબાઈનું પથ્થરનું બેલું
**ગજિયો** પું. [જુઓ 'ગજિયું.'] ગજના માપનો ધાતુનો સળિયો. (૨) (લા.) પુરુષની જનનેંદ્રિય
**ગજી¹** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગજ²' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ગજના પનાનું એક જાતનું રેશમી કાપડ.
**ગજી²** વિ. [જુઓ 'ગજ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ગજના માપનું
**ગજું** ન. શરીરનું કદ, કાઠું. (૨) (લા.) તાકાત, શક્તિ, બળ. (૩) પાત્રતા, યોગ્યતા. [**૦ કરવું** (રૂ. પ્ર.) બાળકના શરીરનું) વધવું]
**ગજેટી** (ગજૅટી) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ
**ગજેંદ્ર** (ગજેન્દ્ર) પું. [સં. गज + इन्द्र] સૌથી મોટો હાથી. (૨) ઇંદ્રનો હાથી, ઐરાવત.
**ગજ્જર¹** પું. [સં. गुर्जर- (< વિદેશી गुज्र) > પ્રા. गुज्जर] ગુર્જર જાતના સુથારની અવટંક. (સંજ્ઞા.)
**ગજ્જર²** જુઓ 'ગજર.'
**ગઝ(-જ)નવી** પું. [અફઘાનિસ્તાનનું ફા. 'ગઝ્નહ્' નગર, એના પરથી + ફા. 'વી' પ્રત્યય.] ગઝનીનું વતની
**ગઝ(-જ)લ** સ્ત્રી. [અર. ગઝલ્] સ્ત્રીઓના પ્રેમની મૈત્રીની અને જવાનીની હકીકત આપતી કવિતા. (૨) ચૌદ માત્રાનો એક છંદ, (પિં.)
**ગઝ(-જ)લ-ગોષ્ઠિ(-ષ્ઠી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગઝલ' + સં.] પ્રેમની

કવિતાનું ગાન તેમજ શ્રવણ. (૨) (લા.) ટાઢા પહોરનાં ગપ્પાં [પ્રકારની કવિતાનો સંગ્રહ

**ગઝ(-જ)લિસ્તાન** વ. [અર. ગઝલ્ + ફા. સ્તાન્] ગઝલ

**ગટક** ક્રિ વિ. [રવા.] એવા અવાજથી

**ગટક-ગટક, ગટક-ભટક** ક્રિ. વિ. [રવા.] સપાટા-બંધ

**ગટકલું** ન. ઉખાણું. (૨) રમૂજી ટૂંકી વાર્તા કે ટુચકો

**ગટકાવવું** સ. ક્રિ. [રવા.] 'ગટક' અવાજ સાથે ખાઈ જવું. (૨) (લા.) નિરાંતે ખાવું પીવું [(માણસ)

**ગટકું** વિ. તદ્દન બઠ્ઠું, બટકડું, ગોળમટોળ બેઠા ઘાટનું

**ગટકૂડું**[1] ન. પાણી ભરવાનું વાસણ [ગટકું

**ગટકૂડું**[2] વિ. [જુઓ 'ગટકુ' દ્વારા.] તદ્દન બઠ્ઠું, બટકડું,

**ગટ ગટ** ક્રિ. વિ. [રવા.] એવા અવાજથી (પીતી વખતે)

**ગટગટાવવું** સ. ક્રિ. [રવા.] 'ગટ ગટ' એવા અવાજથી પી જવું. ગટગટાવાવું કર્મણિ., ક્રિ.

**ગટગટે** પું. એક જાતની શાક માટેની વનસ્પતિ

**ગટ-પટ** (ગટય-પટય) સ્ત્રી. [રવા.] છાની વાત. (૨) ઘાલ-મેલ. (૩) વિ. અસ્ત-વ્યસ્ત, અ-વ્યવસ્થિત

**ગટપટવું** અ. ક્રિ. [રવા.] છાની છાની વાત કરવી. (૨) (લા.) સંપી જવું

**ગટબોર** ન. એ નામનું એક જંગલી વૃક્ષ

**ગટ-મટ** (ગટય-મટય) સ્ત્રી. [રવા.] ગતિ-મતિ, સાન-સૂધ

**ગટર** સ્ત્રી., ન. [અં.] ગંદું પાણી એકઠું થવાનો ખાડો. (૨) ગંદું પાણી જવાની પાઇપ-લાઇન. (૩) ન. પગનાં મોજા બાંધવાની રબરની કે સૂતરની દોરી કે પટ્ટી

**ગટર-પટર** (ગટરય-પટરય) સ્ત્રી. [રવા.] પરિચિતોનો વ્યવહાર. (૨) ઊંધીચત્તી સમઝાવટ. (૩) ક્રિ.વિ. આમતેમ, ઊંધુંચત્તું

**ગટર-માપું** વિ. [જુઓ 'ગટર' + માપવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર] (લા.) દારૂડિયું [ગટર

**ગટરિયું** ન. [જુઓ 'ગટર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] નાની

**ગટ-સૅટ** (-સૅટ્ય) સ્ત્રી. ચોખાની એક હલકી જાત

**ગટં-પટં** (ગટમ્-પટમ્) ન. [રવા.] ગરબડ-ગોટો, અંટંપંટં. (૨) દાવ, યુક્તિ

**ગટા-કાલબૂટ** પું. [જુઓ 'ગટો' + 'કાલબૂટ.'] મોચીનું જોડાને ઘાટ આપવાનું લાકડાનું ઓજાર

**ગટાપટી** સ્ત્રી. [રવા.] ગરબડ-ગોટાડો

**ગટાપ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ગટ' અવાજથી. [૦ કરવું (રૂ.પ્ર) હજમ કરી જવું, ઓળવી લેવું]

**ગટાપરચા** પું. [મલા.] એ નામનું એક ઝાડ અને ગૂંદર

**ગટિયું** વિ. જુઓ 'ગટ્કડું.'

**ગટી**[1] પું. નાનો કોળિયો

**ગટી**[2] સ્ત્રી. ગાંઠ, ગૂંચ, આંટી

**ગટી**[3] સ્ત્રી. લખોટી, ઢેર

**ગટુકો** પું. [રવા.] ઘૂંટડો

**ગટ્કડું, -ળું** વિ. ગોળમટોળ નાના ઘાટનું, બઠિયું, ગટિયું

**ગટ્ટુચી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ, કડુ

**ગટો** પું. લાકડાનો લખોટો. (૨) સીવતી વેળા પગરખામાં રખાતો લાકડાનો ટુકડો, કાલબૂટ

**ગટ્ટ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ગટક' દઈને, 'ગટ્ટ' એવા અવાજથી

**ગટ્ટી**[1] સ્ત્રી. દોરા અથવા તાર લપેટવા વીંટવાનું સાધન. (૨) વહાણમાં ખંભાની નીચેની ચૂલ. (વહાણ.)

**ગટ્ટી,**[2] **-ટ્ટુ, -ટ્ટું** વિ. જુઓ 'ગટિયું'-'ગટ્કડું.'

**ગટ્ટો** પું. કબાટના બારણામાં નાખવામાં આવતો કાચનો કે ધાતુનો ડટ્ટો. (૨) મોગરો

**ગટ્ઠો**[1-2] જુઓ 'ગઠ્ઠો.'[1-2]

**ગઠ-કટાઈ, ગઠ-કટી** સ્ત્રી. [સં. ગ્રન્થિ > ગટ્ઠિ + હિં. કાટના] ખીસાં કાતરવાની ક્રિયા

**ગઠ-કટું** વિ. [જુઓ 'ગઠ-કટી.' દ્વારા.] ખીસા-કાતરુ

**ગઠ-જોડું** વિ. [જુઓ 'ગાંઠ' + 'જોડવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ. 'જોડયું.'] ગાંઠ મારી જોડેલું

**ગઠત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગઠવું' દ્વારા.] જોડાણ. (૨) બનાવટ, રચના. (૩) (લા.) કાવતરું

**ગઠન** ન. [સં. ગ્રથન] બાંધવું એ, એકઠું કરવું એ. (૨) બનાવવું એ, બનાવટ

**ગઠ-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [સં. ગ્રન્થિ > પ્રા. ગટ્ઠિ + ફા. 'બન્દ્.'] ગાંઠ બાંધી છે તેવું, છેડાછેડી બાંધેલી હોય તેવું

**ગઠ-બંધન** (-બન્ધન) ન. [+ સં.] ગાંઠ બાંધવી એ, સંબંધ. (૨) લગ્નમાં છેડાછેડી બાંધવી એ

**ગઠ-વાંસી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગઠ્ઠો' + સં. विंशति > પ્રા. वीसइ; (બં.)] બંગાળી વીઘા જમીનનો વીસમો ભાગ

**ગઠાની** સ્ત્રી. ખેડૂતો ઉપરનો એક જાતનો કર

**ગઠાવ** પું [જુઓ 'ગઠવું' + ગુ. 'આવ' કૃ. પ્ર.] જોડાણ. (૨) પ્રક્રિયા, બનાવટ

**ગઠિય(-યે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગઠિયું' + ગુ. 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગઠિયાની પત્ની. (૨) ગઠિયા સ્ત્રી

**ગઠિયા-રોગ** પું. [જુઓ સં. ग्रन्थिक- > પ્રા. गट्ठिअ- + સં.] સંધિવાનો રોગ

**ગઠિયા-વેડા** પું., બ. વ. [જુઓ 'ગઠિયું' + 'વેડા.'] ગઠિયાપણું, લુચ્ચાઈ, લબાડી [(૨) ખીસા-કાતરુ

**ગઠિયું** વિ. [સં. ग्रन्थिक- > પ્રા. गट्ठिअ-] (લા.) લુચ્ચું, ધુતારું.

**ગઠી** સ્ત્રી. [સં. ग्रन्थिका > પ્રા. गट्ठिआ] ભાર ઉઠાવનાર પશુની પીઠ ઉપર મૂકવામાં આવતું ઓશીકું

**ગઠીલું** વિ. [સં. ग्रन्थिलक- > પ્રા. गंट्ठिल्लअ-] ગાંઠવાળું. (૨) (લા.) મજબૂત બાંધાનું

**ગઠેલી** સ્ત્રી. જલેબીના પ્રકારની એક મીઠાઈ

**ગઠેવાળિયા** પું., બ. વ. [સં. ग्रन्थि- > પ્રા. गट्ठि + 'વાળવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ઘરગથ્થુ ઔષધોની ગાંઠ મારી સાચવવામાં આવતી પોટલીઓ

**ગઠો(-ઠ્ઠો)**[1-2] જુઓ 'ગઠ્ઠો.'[1-2]

**ગઠોરગચ્છ** (-ચ્છ) પું. [સં घटोत्कच ભીમનો હિડિંબામાં થયેલો પુત્ર] (લા.) કદાવર અને મજબૂત માણસ

**ગઠ્ઠો(-ટ્ઠો)**[1] પું. [સં. ग्रन्थक- > પ્રા. गट्ठअ-] કોઈ પણ ભીના પદાર્થનો સુકાઈ જતાં થયેલો ગાંગડો, ગચિયું. (૨) જામેલી મોટી ગાંઠ

**ગઠ્ઠો(-ટ્ઠો)**[2] પું. જમીન માપવાની સાંકળનો વીસમો ભાગ

**ગડ**[1] પું. [સં. गडु કાંધ ઉપરનો ગઠ્ઠો] (લા.) કાંઈ અથડાવાથી શરીરના તે તે ભાગમાં બંધાઈ સૂજી આવતો આકાર, ઢીમડું

થતાં પૂર્વે તે તે ભાગમાં આવી જતો કઠણ સોજો, ગોડ

ગડ² (-ડય) સ્ત્રી. જુઓ 'ગડી.' [૦ બેસવી (-બૅસવી) (રૂ. પ્ર.) વાત સમઝમાં આવવી. (ર) વાતનો મેળ મળવો]

ગડક-બારણી સ્ત્રી. [જુઓ 'ગડક-બારી.'] એ નામની એક રમત

ગડક-બારી સ્ત્રી. [જુઓ 'ગડકવું' + 'બારી.'] વાંકા વળી નીકળાય તેવી નાની બારી. (ર) (લા.) એ નામની એક રમત

ગડકવું અ. ક્રિ. [રવા.] નીચાં બારી બારણાં કે બાકોરામાંથી વાંકા વળી પસાર થવું. ગડકાવું ભાવે., ક્રિ. ગડકાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

ગડકાવવું, ગડકાવું જુઓ 'ગડકવું'માં.

ગડકું ન. ગળું, ડોકું

ગડખિયું ન. ગોખલો

ગડ-ગચ્ચો પું. ગરબડ-ગોટાળો. (ર) સંકડાશ, ભીડ

ગડ ગડ ક્રિ. વિ. [રવા.] એવા અવાજથી

ગડગડતી સ્ત્રી. [જુઓ 'ગડગડવું' + ગુ. 'તું' + વર્ત કૃ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) દોટ, હડી, ધોડ. [૦ મૂકવી (રૂ. પ્ર.) ઝડપથી દોડી જવું, હડી કાઢવી]

ગડગડ + દાસ પું. [જુઓ 'ગડ ગડ' + સં.] (લા.) દારૂડિયો

ગડગડ-ઘાટ પું. [ જુઓ 'ગડ ગડ' + સં. ] (લા.) મધ્યમ પરિસ્થિતિ

ગડગડવું અ. ક્રિ. [રવા.] પોલાણમાંના પદાર્થની હિલચાલથી 'ગડ ગડ' એવો અવાજ થવો (જેમકે નાળિયેરમાંના સૂકા ગોટાનો). (ર) ઢોલ નગારાં વગેરે વાદ્યો વગાડતાં એવો અવાજ થવો. (૩) આકાશમાં વાદળાં અથડાવાથી અવાજ થવો, ગાજવું. ગડગડાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

ગડગડાટ પું. [જુઓ 'ગડગડવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ગડગડવાનો અવાજ. (ર) ક્રિ. વિ. 'ગડ ગડ' એવા અવાજ સાથે

ગડગડાવવું જુઓ 'ગડગડવું'માં. (ર) હુક્કો પીતાં 'ગડ ગડ' એવો અવાજ કરાવવો. (૩) અર્થ સમઝયા વિના વાંચ્યે જવું

ગડગડિયા પું., બ. વ. [જુઓ 'ગડગડવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] (લા.) થોડા ઘીવાળા કે ઘી વિનાના લાડવા. (ર) અણઘડ પથરા, ગડા

ગડગડિયું ન. [જુઓ 'ગડગડવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] (લા.) પાણી વિનાનું નાળિયેર, અંદરથી સુકાઈ ગયેલું નાળિયેર. (ર) રવાઈના ઉપરના ભાગમાં રાખવાનું ગોળ બાકાવાળું લાકડાનું પાટિયું. [૦ આપવું (રૂ.પ્ર.) નોકરીમાંથી રુખસદ આપવી, બરતરફ કરવું, કાઢી મૂકવું]

ગડગડી સ્ત્રી. [જુઓ 'ગડગડવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] એક જાતનું વાદ્ય. (ર) ગરગડી, ગરેડી

ગડ-ગૂમડ ન., બ.વ. [જુઓ 'ગડ¹' + 'ગૂમડું.'] શરીરમાં ગૂમડાના કાચા ગઠ્ઠા અને ગૂમડાં થવાનો રોગ

ગડ-ગૂંદી સ્ત્રી. [ + જુઓ 'ગૂંદી.'] ગૂંદીનું ઝાડ

ગડ-ગૂં દું ન. [ + જુઓ 'ગૂંદું.'] મોટું ગૂં દું

ગડ-ગૂંદો પું. [ + જુઓ 'ગૂંદો.'] અથાણા માટેનો મોટો ગૂંદો

ગડ-ગોટિયો પું. [ + જુઓ 'ગોટો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગોળ પથ્થર. (ર) ગોળ દાણાવાળો બાજરો

ગડ-ઝપ(-પ્) ક્રિ.વિ. [રવા.] ઝડપથી, સપાટા-બંધ. [૦ થવું (રૂ.પ્ર.) રઢિયી છુપાઈ જવું-અલોપ થવું]

ગડડડ ક્રિ.વિ. [રવા.] હુક્કો પીતાં અવાજ નીકળે એમ

ગડણિયું ન. ગરમ ખીચડીમાં ઘી નાખ્યા પછી હલાવવા માટેનું સાંઠીકું

ગડત પું. સતત પડતો વરસાદ 　　　　[ગમ, -અકુવા

ગડથલ (-લ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] ગોથું, ગુલાંટિયું. (ર) (લા.)

ગડથલવું અ. ક્રિ. [રવા.] ગોથું ખાવું, ગુલાંટિયું ખાવું. ગડથલાવું ભાવે., ક્રિ. ગડથલાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.

ગડથલાવવું જુઓ 'ગડથલવું'માં. (ર) ધક્કા મારી ગબડાવવું

ગડથલાવું જુઓ 'ગડથલવું'માં.

ગડથોલિયું ન. [જુઓ 'ગડથોલું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.], ગડથોલું ન. [રવા.] ગોથું, ગુલાંટિયું, ગડથલું

ગડદલ્લો સ્ત્રી. ગંદી સ્ત્રી. (ર) મૂર્ખ સ્ત્રી

ગડદા-ગડદી સ્ત્રી. [જુઓ 'ગડદો,'-દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય] ગડદાથી મારામારી, મુક્કામુક્કી 　　　　[મારવું

ગડદાટ(-વ)વું સ. ક્રિ. જુઓ 'ગડદો,' ના.ધા.] ગડદે ગડદે

ગડદા-પાટુ ન., બ.વ. [જુઓ 'ગડદો' + 'પાટુ.'] મુક્કા અને લાત, હાથ અને પગથી મારવાની ક્રિયા

ગડદા-પેચ પું. [જુઓ 'ગડદો' + 'પેચ.'] (લા.) ગડદાનો-મુક્કાનો માર

ગડદા-મુક્કી સ્ત્રી. [જુઓ 'ગડદો' + 'મુક્કી,' સમાન અર્થવાળા શબ્દોની પુનરુક્તિ] મુક્કાઓનો માર, મુક્કા-મુક્કી

ગડદાર પું. મસ્ત હાથી સાથે ભાલું લઈને ચાલનાર માણસ

ગડદાવવું જુઓ 'ગડદાટવું.'

ગડ(-ડૂ)દિયો પું [રવા.] તોપગાડીના આકારની રમકડા-પ્રકારની દિવાળીના દિવસોમાં દારૂ ભરી ફોડવાની નાની તોપ-ગાડી (ર) એવી નાની તોપ

ગડદી¹ સ્ત્રી. કાળા પથ્થરનો ટુકડો. (ર) કમાનનો ભાગ

ગડદી² જુઓ 'ગિરદી.' 　　　　[-ધરો

ગડ-દુર્વા સ્ત્રી. [જુઓ 'ગડ¹' + સં.] ગાંઠાગાંઠાવાળી ધ્રોકડ

ગડદું ન. એક બાજુ સાંકડો અને ઉપર જતાં જાડાઈ લેતો કમાનનો પથ્થર 　　　　[પથ્થરનો ટુકડો

ગડદો પું. [રવા.] મુક્કો, ધુસ્તો, ઢીંઓ, ઢીકો. (ર) તૂટેલા

ગડન (-ન્ય) સ્ત્રી. ભેજવાળી જગ્યા

ગડપ ક્રિ.વિ. [રવા.] એવા અવાજથી. [૦ કરવું (રૂ.પ્ર.) ખાઈ જવું. (ર) ઓળવી લેવું]

ગડ-પંખ (-પડ્ખ) પું. [જુઓ 'ગડ¹' + 'પંખ.'] મોટી પાંખ-વાળું પંખી. (ર) ઢીલાં અને પહોળાં કપડાં પહેરનાર માણસ. (૩) એ નામની બાળકોની એક રમત 　　　　[ઝીણો ફોદો

ગડફો¹ પું. નાનો ઢગલો. (ર) સૂતરમાં રહી જતો રૂનો

ગડફો² જુઓ 'ગળફો.'

ગડબ (-બ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગડબવું.'] ચાંપીને સજ્જડ કરવા-પણું. (ર) ધૂળ સાથે મૂળિયાં ઉખેડી નાખવાં એ. (૩) ગડ, ગાંઠો

ગડ(-ર)બડ (-ડય) સ્ત્રી. [રવા.] ગભરાટથી થયેલી અવ્યવસ્થા. આછો ઘોંઘાટ, કલબલ. (૩) ગોટાળો. (૪) માથાફોડ, માથા-ઝીંક. (૫) તોફાન, ધમાલ. [૦ મચવી (રૂ.પ્ર.) અ-વ્યવસ્થા થવી. ૦ મચાવવી (રૂ.પ્ર.) અ-વ્યવસ્થા કરવી]

**ગડ(-ર)બડ-ગોટાળો** પું. [+ જુઓ 'ગોટાળો.'], **ગડ(-ર)-બડ-ગોટો** પું. [+ જુઓ 'ગોટો.'] જુઓ 'ગોટાળો.' [**૦ વાળવો** (રૂ.પ્ર.) ઊંધું-ચત્તું કરી નાખવું, અ-વ્યવસ્થા કરી નાખવી] [અ-વ્યવસ્થા, ગરબડ

**ગડ(-ર)બડ-ચોથ** (-ચોથ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ચોથ.'] (લા.)

**ગડબડવું** અ.ક્રિ. [રવા.] 'ગડ-ગડ ગડ-બડ' એવો અવાજ કરવો. (ર) પાચન ન થવું. **ગડબડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ગડ(-ર)બડ-સડ(-ર)બડ** (ગરબડ્ય-સડબડ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] ભારે ગોટાળો, ગડબડ-ગોટાળો [ગડબડ કરવું એ

**ગડ(-ર)બડાટ** પું. [જુઓ 'ગડ(-ર)બડવું'+ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.]

**ગડબડાવવું** જુઓ 'ગડબડવું'માં.

**ગડબડિયું**[1] ન. [રવા.] ગબડી પડવું એ, ગોથું ખાઈ જવું એ

**ગડ(-ર)બડિયું**[2] વિ. [જુઓ 'ગડ(-ર) બડ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગડબડ કરનારું. (ર) જલદી ઉકેલી વાંચી ન શકાય તેવું. (૩) ઠરીને નહિ—ઉતાવળથી કામ કરનારું. (૪) વગર કારણે હો હો અને દોડાદોડી કરનારું

**ગડ(-ર)બડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગડ(-ર)બડ' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગરબડ-ગોટાળો

**ગડબવું** સ.ક્રિ. [રવા.] ઠાંસી ઠાંસીને ભરવું, ચાંપી ચાંપી—દાબી દાબીને ભરવું. (ર) (લા.) માર મારી મારી અધમૂઉં કરવું. **ગડબાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ગડબાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગડબાવવું, ગડબાવું** જુઓ 'ગડબવું'માં.

**ગડ-બુકડિયું** વિ. સાવ સાદું, ખબર વિનાનું. (ર) સાધારણ સ્થિતિનું. (૩) ઉતાવળથી અડધું'પડધું બોલનારું

**ગડબો** પું [જુઓ 'ગડ[1] દ્વારા.] ગડો, ગચિયું. (ર) ગાંઠો, ગાંઠ

**ગ(-ઘ)ડ-ભાંગ(-જ)** (ગ(-ઘ)ડ્ય-ભાંગ્ય, -જ્ય) જુઓ 'ઘડ-ભાંગ.'

**ગ(-ઘ)ડ-મથલ** (ગ(-ઘ)ડ્ય-મથલ્ય) જુઓ 'ઘડ-મથલ.'

**ગડર** પું. [અં. ગર્ડર્] લોખંડનો જાડો મોભ-વળા જેવા ઉપયોગ માટેનો ઘાટદાર પાટો

**ગડરિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ગાડર' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ગાડર-ઘેટાં ચરાવનારો ભરવાડ-રબારી વગેરે

**ગડ-લવણ** ન. [જુઓ 'ગડ[1]' + સં.] મારવાડમાંના સાંભર સરોવરમાં થતું ગાંગડા-ગાંગડાવાળું મીઠું [વનસ્પતિ

**ગડ-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'વેલ.[1]'] એ નામની એક વેલ—

**ગડવો** જુઓ 'ઘાડવો.'

**ગડશિ(-સિ)યું** ન. મરણ પાછળ જમાડાતી કેરીના રસની નાત

**ગડસો** જુઓ 'ઘડસો.'

**ગડહડ** વિ. ગંભીર [દડાકી

**ગડંગિયું** (ગડઙ્ગિયું), **ગડંગી** (ગડઙ્ગી) વિ. બડાઈ કરનાર,

**ગડાકુ**[1] સ્ત્રી. [હિં. ગડાકૂ] હુક્કામાં ભરી એનો ધુમાડો પીવા ગોળ નાખી કેળવેલી તમાકુ. (ર) (લા.) પૈસા, ધન. [**૦ થવું, ૦ બનવું** (રૂ.પ્ર.) થાકી જવું]

**ગડાકુ**[2] સ્ત્રી. એ નામની એક માછલી

**ગડાખુ** પું. થોડા ઘીવાળો લાડુ

**ગડાડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. ધમકી

**ગડારો** પું. [જુઓ 'ગાડું' દ્વારા.] ગાડું મોટર વગેરેમાં પૈડાં વચ્ચેની જગ્યા, ચીલા વચ્ચેનો ઊંચો ભાગ. (૩) ઢોરનાં પેટ અને છાતીનો વિસ્તાર. (૪) મકાનનો પાયો. (૫) શેરડીનાં બી રાખવાનો ખાડો. (૬) ટૂંપિયો, ગળચવો

**ગડા-સંધ** (-ન્ધ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગડો' + સં. संधि, સીમાના પથ્થરને કારણે.] (લા.) સીમા, હદ, સંધિ, મર્યાદા

**ગડાસી** સ્ત્રી. જુવાર વગેરેનાં ડૂંડાં કાપવાનું હથિયાર

**ગડિયા-ચોથ** (-ચોથ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગડો' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર. + 'ચોથ.'] ભાદરવા સુદિ ચોથ. (સંજ્ઞા.)

**ગડિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ગડિયું.'] (લા.) હસતી વેળા ગાલમાં પડતા ખાડા

**ગડિયું** ન. [જુઓ 'ગડો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] તમાકુનો ગોળો કે નાનો ગડો. (ર) પાલી કે માણાના સોળમા ભાગનું માપ.. (૩) એવું માપવાનું સાધન. (૪) અડધા પવાલા જેટલું માપિયું

**ગડિયો**[1] પું. [જુઓ 'ગડિયું.'] નાનો પથ્થર

**ગડિયો**[2] પું. ખાડો

**ગડિયો**[3] જુઓ 'ઘડિયો.'

**ગડી**[1] સ્ત્રી. ગાંઠ, જામેલી ગાંગડી

**ગડી**[2] જુઓ 'ઘડી.[2]'

**ગડી-બંધ** (-બન્ધ) જુઓ 'ઘડી-બંધ.'

**ગડુ(-ડે)ડાટ** પું. [જુઓ 'ગડૂ(-ડે)ડવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ગડુડુ એવો પેટમાં આકાશમાં કે તોપ ફૂટવાથી થતો અવાજ, ગડગડાટ

**ગડુડાવવું, ગડુડાવું** જુઓ 'ગડૂડવું'માં.

**ગડુડુડુ** ક્રિ. વિ. [રના.] આકાશમાં એવો અવાજ થાય એમ

**ગડૂચી** સ્ત્રી. [સં. गुडूची] ગળોનો વેલો

**ગડૂચો** પું. નગારું મૂકવાની ત્રણ પાયાની ઘોડી

**ગડૂ(-ડે)ડવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ગડુડુડુ' એવો અવાજ કરવો. **ગડુ(-ડે)ડાવું** ભાવે., ક્રિ. **ગડુ(-ડે)ડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગડૂદિયો** જુઓ 'ગડદિયો.'

**ગડેચી** પું. ઢોરને થતો એક રોગ [પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગડેડવું** જુઓ 'ગડૂડવું.' **ગડેડાવું** ભાવે., ક્રિ. **ગડેડાવવું**

**ગડેડાટ** જુઓ 'ગડુડાટ.'

**ગડેડાવવું, ગડેડાવું** જુઓ 'ગડેડવું'માં.

**ગડેડો** પું. [રવા.] મરણ-સમયનો અવાજવાળો ઢીલો શ્વાસ, ઘરેડો. [**-ડે ઘલાવું** (રૂ.પ્ર.) મરણની અણી ઉપર આવવું

**ગડેર** પું. [જુઓ 'ગાડર.'] ઘેટો, મેંઢો. (ર) બકરો

**ગડેરિયો** પું. [જુઓ 'ગડેર' + 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગડરિયો, ગાડર ચરાવનારો ભરવાડ કે રબારી

**ગડેરું**[1] ન. [જુઓ 'ગાડર.'] ઘેટું, મેંઢું, ગાડરું. (ર) બકરું

**ગડેરું**[2] ન. [જુઓ 'ગાડું.'] નાનું ગાડું. (ર) ઝાડના થડનું જાડું લાકડું

**ગડેરો** પું. ખાડો. (ર) ડેલીની અંદર બેઉ બાજુ રાખવામાં આવતો ઓટલા જેવો બેઠકનો ભાગ

**ગડેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક જાતની માછલી

**ગડો**[1] પું. [દે.પ્રા. गड्डअ-] અણઘડ પથ્થર

**ગડો**[2] પું. ભાજી વગેરેનો ઝૂડો. (ર) વીંટો, વીંટલો

**ગડો**[3] પું. જકાત, દાણ

**ગડોરો** પું. જમીન માપવાની સાંકળનો વીસમો ભાગ. (ર)

ડુંગળીનો દળો. (૩) ભાર

**ગડ્ડુરિકા-પ્રવાહ** પું. [સં.] (લા.) ગાડર-ઘેટાંનું ટોળું નીચે મોઢે ચાલ્યું જાય છે તે પ્રમાણે વિચાર કર્યા વિના ચાલુ રસમને અનુસર્યે જવું એ, ગાડરિયો પ્રવાહ

**ગડુામ, -મી** વિ. ઈશ્વરના અસ્તિત્વમાં ન માનનારું, નાસ્તિક. (૨) અધમ, નીચ, પાજી

**ગઢ** પું [દે.પ્રા.] ડુંગર કે પહાડ ઉપરનો કિલ્લો. (૨) સર્વ-સામાન્ય કિલ્લો, કોટ. (૩) (લા.) સીવવાના સંચાના પાટિયા ઉપરનું લોખંડનું માળખું. [**૦ ઉકેલવો, ૦ ઉથલાવવો** (રૂ.પ્ર.) અઘરું કામ પાર પાડવું. (૨) ઊથલપાથલ કરવી. **૦ ઘેરાવો** (રૂ.પ્ર.) બીમારી વધી પડવી. **૦ જીતવો, ૦ લેવો** (રૂ.પ્ર.) મુશ્કેલીનું કામ પાર પાડવું]

**ગઢ-જીત્યો** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'જીતવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ., પું.] (લા.) છોકરીઓની એ નામની એક રમત

**ગઢ-પતિ** પું [જુઓ 'ગઢ' + સં.] ગઢની દેખરેખ અને રક્ષણ કરવા નિમાયેલો લશ્કરી અમલદાર, કિલ્લેદાર

**ગઢ-બેડી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ગઢ' + 'બેડી.'] હાથીને પગે બાંધવાની એક પ્રકારની બેડી [ગઢનો કોટ

**ગઢ-રાંગ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગઢ' + 'રાંગ.'] ગઢની દીવાલ,

**ગઢ-રોહ** પું. [જુઓ 'ગઢ' + સં. रोध > પ્રા. रोह, પ્રા. તત્સમ] ગઢનો ઘેરો [બારોટ વગેરેને રહેવાનો લત્તો

**ગઢ-વાડો** પું. [જુઓ 'ગઢવી' + 'વાડો,' લાઘવ.] ચારણ

**ગઢવાલી** વિ. [હિં. ગઢ્ડવાલી] હરદ્વારની ઉત્તરના પ્રદેશ ગઢવાલને લગતું

**ગઢ-વાસી** વિ. [જુઓ 'ગઢ' + સં., પું.] ગઢમાં રહેનારું

**ગઢવી** પું. [જુઓ 'ગઢ' સં. पति > પ્રા. °वइ–'ગઢ-પતિ'] (લા.) ચારણ-બારોટનો ઇલ્કાબ

**ગઢવું** ન. દાણા ભરવાની કોઠી

**ગઢવો** પું. [જુઓ 'ગઢવી' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (તુચ્છકારમાં) ગઢવી

**ગઢાઈ**[1] સ્ત્રી. [હિં.] દાટવાની ક્રિયા, દફન

**ગઢાઈ**[2] સ્ત્રી. જવાહિરની આંકણી

**ગઢાણ**[1] (-ણ્ય) સ્ત્રી. વગર ખેડાયેલી પડતર જમીન. (૨) માલિકીનું ઢોરનું ચરાણ

**ગઢાણ**[2] ન. જ્યાં માત્ર ઘાસ જ ઊગવા દેવામાં આવે છે તેવી અણખેડ જમીન, બીડ, બીડી

**ગઢાર** પું. ઊંડો ઘા. (૨) ખાડો. (૩) ખો, કોતર. (૪) નાનો વહેળો, વોકળો [કરનાર માણસ

**ગઢિયો** પું. [જુઓ 'ગઢ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ગઢનું રક્ષણ

**ગઢી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ગઢ' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ગઢ

**ગઢી**[2] વિ. [જુઓ 'ગઢ' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ગઢને લગતું. (૨) પું. ગઢનો રક્ષક, ગઢિયો

**ગઢૂલિયું** ન. એક જાતનો ફૂલ-છોડ [ગણપતિ દેવ

**ગઢેચા** પું., બ.વ. [જુઓ 'ગઢ' દ્વારા.] ગઢના રક્ષક મનાતા

**ગઢેચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગઢ' દ્વારા.] ગઢની અધિષ્ઠાત્રી દેવી

**ગણ**[1] પું [સં.] સમૂહ, મંડળ, ટોળું, જથ્થો. (૨) વર્ગ. (૩) શિવના અનુચરોમાંનો પ્રત્યેક અનુચર. (૪) છંદઃ-શાસ્ત્રમાં અક્ષરમેળ છંદો માટે ત્રણ ત્રણ અક્ષરોનો સમૂહ (બધા મળી આઠ 'ગણ' છે) તેમ માત્રામેળ છંદોમાં ચાર ચાર માત્રાનો સમૂહ. (પિં.) (૫) સંસ્કૃત વગેરેમાં સમાન લક્ષણવાળા ધાતુઓ તેમ જ સમાન પ્રક્રિયા પામતા શબ્દોનો તે તે સમૂહ. (વ્યા.)

**ગણ**[2] પું. [સં. गुण] (લા.) પાડ, ઉપકાર

**ગણ**[3] (-ણ્ય) સ્ત્રી. હળમાં નખાતો આડો ઊભો અને ત્રાંસો એક ભાગ

**ગણક** વિ., પું. [સં.] ગણતરી કરનાર માણસ. (૨) જોશી

**ગણકારવું** સ. ક્રિ. [સં. गण् દ્વારા] દરકાર કરવી, લેખામાં લેવું, લક્ષમાં લેવું, ધ્યાનમાં લેવું, ગણવું, ગનારવું. **ગણકારાવું** કર્મણિ., ક્રિ.

**ગણ-કારું** વિ. [સં. गुण-कारक- > પ્રા. गुण-कारअ-] ગુણકારી

**ગણ-કારો** પું. [સં. गण-कारक- > પ્રા. गण-कारअ-] ગણતરીમાં લેવાપણું

**ગણગણ** પું [જુઓ 'ગણગણવું.'] એવો અવાજ, ગણગણાટ

**ગણગણવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ગણ ગણ' એવો અવાજ કરવો. (૨) સામો માણસ ન સમઝે એ રીતે બોલવું. (૩) (લા.) નારાજ થઈ બબડવું. (૪) અનિચ્છા બતાવવી, આનાકાની કરવી. **ગણગણાવું** ભાવે., ક્રિ.

**ગણગણાટ** પું. [જુઓ 'ગણગણવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ગણગણવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) ગુપ્ત બાતમી

**ગણ-ગાયક** પું. [સં.] સમૂહમાં ગાનાર ગવૈયો

**ગણ-ગીત** ન. [સં.] સમૂહમાં ગાવાનું ગીત, સમૂહ-ગીત

**ગણગોટી** સ્ત્રી. એ નામનું એક ફળ-ઝાડ

**ગણગોટું** ન. ગણગોટીનું ફળ

**ગણગૌરી-વ્રત** ન. [સં.] ચૈત્ર સુદિ ત્રીજનું સ્ત્રીઓનું એક વ્રત. (સંજ્ઞા.)

**ગણજીભી** સ્ત્રી. એ નામની એક ઔષધીય વનસ્પતિ

**ગણણણ** પું [રવા.] માખી ભમરા વગેરેનો અવાજ

**ગણતર**[1] વિ. [જુઓ 'ગણવું' દ્વારા.] ગણતરી થઈ શકે તેટલું થોડું, ઓછી સંખ્યાનું [સંખ્યા કરવી એ

**ગણતર**[2] ન. [જુઓ 'ગણવું' દ્વારા.] ગણવાની ક્રિયા,

**ગણતરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગણવું' દ્વારા.] ગણવું–સંખ્યા કરવી એ. (૨) ગણવાની રીત. (૩) અંદાજ. (૪) (લા.) વિચારણા, લેખું, ગણના, 'કન્સિડરેશન.' [**૦નું** (રૂ.પ્ર.) ઘણી ઓછી સંખ્યાનું]

**ગણતરી-ખાતું** ન. [+ જુઓ 'ખાતું.'] જ્યાં આંકડાઓની માત્ર ગણતરી જ કરવામાં આવે છે તેવું સરકારી તંત્ર, 'સ્ટેટિસ્ટિકલ ડિપાર્ટમેન્ટ'

**ગણતરી-બાજ** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] ગણતરી કરવામાં નિષ્ણાત. (૨) (લા.) વિચાર-પૂર્વક કામ કરનાર

**ગણ-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [સં.] પ્રજાના સમૂહમાંથી ચૂંટાઈ આવીને એવા ચૂંટાયેલા સભ્યોથી ચાલતું રાજ્ય-તંત્ર, ગણ-રાજ્ય, સમષ્ટિસત્તાક રાજ્ય, 'ડેમોક્રસી'

**ગણતી** સ્ત્રી. [હિં. 'ગિનતી' દ્વારા 'ગણતરી'ના પર્યાય તરીકે] ગણતર, ગણતરી

**ગણ-ધર** પું. [સં.] આચાર્યની આજ્ઞા પ્રમાણે સાધુ-સમુ-

હાથને લઈ પૃથ્વી ઉપર ફરનાર તે તે મુખ્ય સાધુ. (જૈન.) (મહાવીર સ્વામીના આવા ચૌદ પ્રધાન શિષ્યો 'ગણધર' કહેવાયા છે.)

**ગણન** ન. [સં.] ગણવું એ, ગણતરી કરવી એ

**ગણના** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ગણતરી.'

**ગણનાતીત** વિ. [+ સં. अतीत] ગણતરીને વટાવી ગયેલું, ગણતરીમાં ન આવે તેવું, અપાર

**ગણ-નાથ, ગણ-નાયક** પું. [સં.] મહાદેવ શિવના પુત્ર ગણેશ, વિનાયક. (સંજ્ઞા.)

**ગણના-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] સંખ્યાઓની ગણતરી કરવાનું યંત્ર, 'કૉમ્પ્યુટર'

**ગણનીય** વિ. [સં.] ગણતરીમાં લેવા જેવું, ગણનાપાત્ર, ગણ્ય

**ગણ-પતિ** પું. [સં.] જુઓ 'ગણનાથ.' (સંજ્ઞા.)

**ગણપતિ-પૂજન** ન. [સં.] જુઓ 'ગણેશ-પૂજન.'

**ગણ-પત્ર** પું. [સં., ન.] જુઓ 'ગણોત.'

**ગણ-પાઠ** પું. [સં.] પાણિનિએ અષ્ટાધ્યાયી વ્યાકરણમાં જુદી જુદી પ્રક્રિયાઓમાં સમાન રીતે પસાર થતા શબ્દોમાંના મુખ્યનો ઉલ્લેખ કરી એવા ત્યાં ત્યાંના શબ્દોની યાદી આપી છે તેવો ગ્રંથ. (સંજ્ઞા.)

**ગણ-પાડ** પું. [જુઓ 'ગણ[૨]' + 'પાડ.'] ગુણ-પાડ, ઉપકાર, આભાર

**ગણ-પૂરક** વિ. [સં.] સભામાં જોઇતી ઓછામાં ઓછી માન્ય સંખ્યા બતાવનાર. [૦ **સંખ્યા** (સઙ્ખ્યા) (રૂ. પ્ર.) 'કૉરમ']

**ગણ-રવ** પું. [રવા. + સં.] 'ગણગણ' એવો અવાજ, ગણગણાટ. (૨) અસ્પષ્ટ ધ્વનિ

**ગણ-રાજ** પું. [સં. गण-राज] ગણતંત્ર રાજ્યનો મુખ્ય સંચાલક

**ગણવટ(-ત)** ન. જુઓ 'ગણોત.'

**ગણવટ(-ત)-પટો(-ટ્ટો)** પું. [+ જુઓ 'પટો,-ટ્ટો'.] ગણોત આપવાને લગતો દસ્તાવેજ, ગણોત-નામું

**ગણ-વાદ** પું. [સં.] પ્રજાતંત્રનો સિદ્ધાંત, 'ડેમોક્રસી'

**ગણવાદી** વિ. [સં.,પું.] ગણવાદમાં માનનારું, પ્રજાતંત્રવાદી

**ગણવું** સ. ક્રિ. [સં. गण् > પ્રા. गण-, તત્સમ] સંખ્યા કાઢવી, ગણતરી કરવી. (૨) હિસાબ કે ગણિત વગેરેના દાખલા કરવા. (૩) (લા.) લેખામાં લેવું, ગણના–ગણતરીમાં લેવું, દરકાર રાખવી. (૪) સમઝ ધરાવવી. **ગણાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ગણાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. [પોશાક, 'યુનિફૉર્મ'

**ગણ-વેશ(-ષ)** પું. [સં.] હરકોઈ તે તે સમૂહનો એક-સરખો

**ગણ-સણ** (ગણ્ય-સણ્ય) સ્ત્રી. થોડી ઘણી જેવી તેવી ખબર

**ગણસત્તાક** વિ. [સં.] પ્રજાનું રાજ્યતંત્રમાં પ્રતિનિધિત્વ હોય તેવું (રાજ્યતંત્ર), પ્રજાસત્તાક [સણસારો

**ગણસારો** પું. [રવા.] અવાજના ઇશારાથી અપાતી ચેતવણી,

**ગણાધિપ, ગણાધિપતિ, ગણાધીશ, ગણાધીશ્વર, ગણાધ્યક્ષ** પું. [સં. गण + अधिप, अधिपति, अधीश, अधीश्वर, अध्यक्ष] જુઓ 'ગણ-નાથ.' (સંજ્ઞા.)

**ગણાવવું, ગણાવું** જુઓ 'ગણવું'માં.

**ગણિ** પું. [સં.] જૈન સાધુઓના ગચ્છનો તે તે મુખ્ય આચાર્ય, ગણી. (જૈન.)

**ગણિકા** સ્ત્રી. [સં.] વારાંગના, વેશ્યા. (૨) નાચ-ગાનનો ધંધો કરનારી બજારુ સ્ત્રી

**ગણિકાધ્યક્ષ** પું. [+ સં. अध्यक्ष] ગણિકાઓ ઉપર દેખરેખ રાખનાર સરકારી અમલદાર (પૂર્વકાલમાં આવો રહેતો.)

**ગણિકા-પતિ** પું. [સં.] ગણિકાનો પતિ, ભડવો

**ગણિકાલય** ન. [+ સં. आ-लय પું., ન.] ગણિકાઓનો નિવાસ. (૨) વેશ્યા-ઘર, કુટણખાનું

**ગણિકાવસ્થા** સ્ત્રી. [+ સં. अव-स्था] વેશ્યાની દશા. (૨) નાચવા કૂદવાની વૃત્તિ કરવાની સ્થિતિમાં મુકાયેલી સ્ત્રીની હાલત

**ગણિત** વિ. [સં.] ગણવામાં આવેલું, ગણતરી થઈ છે તેવું. (૨) ન. આંકડાની ગણતરી, હિસાબ. (૩) આંકડાની ગણતરી કરવાનું શાસ્ત્ર (અંકગણિત બીજગણિત ભૂમિતિ ત્રિકોણમિતિ કલન-વિદ્યા વગેરેનું), 'મૅથેમૅટિક્સ'

**ગણિત-કાર** વિ. [સં.] ગણતરી કરનાર. (૨) ભિન્ન ભિન્ન ગણિતોના ગ્રંથ લખનાર, ગણિતશાસ્ત્રી, 'મૅથેમૅટિશિયન'

**ગણિત-જ્ઞ** વિ. [સં.] ગણિતશાસ્ત્રનું જ્ઞાન ધરાવનાર

**ગણિત-પદ્ધતિ** સ્ત્રી. [સં.] ગણિતની ભિન્ન ભિન્ન રીત

**ગણિત-પાટી** સ્ત્રી. [સં.] આંકડાઓથી ગણિત કરવાનું શાસ્ત્ર, અંકગણિત, 'ઍરિથમેટિક'

**ગણિત-પારંગત** (-પારઙ્ગત) વિ. [સં.] ગણિતવિદ્યામાં નિષ્ણાત

**ગણિત-પાશ** પું. [સં.] વસ્તુના જુદા જુદા સમૂહ અને એઓને ગોઠવવાની રીત, 'પર્મ્યુટેશન'

**ગણિત-પ્રમાણ** ન. [સં.] ચાર સંખ્યાનું પ્રમાણ, 'ઍરિથમૅટિકલ પ્રોપોર્શન' (બીજા-ત્રીજાનો ગુણાકાર=પહેલા-ચોથાનો ગુણાકાર)

**ગણિત-વિજ્ઞાન, ગણિત-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ગણિત(૩).'

**ગણિત-વેત્તા** વિ. [સં.,પું.] જુઓ 'ગણિત-જ્ઞ.'

**ગણિતવ્ય** વિ. [સં.] ગણવા જેવું. (૨) ગણનામાં–લેખામાં લેવા જેવું

**ગણિત-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] જુઓ 'ગણિત-વિજ્ઞાન.'

**ગણિતશાસ્ત્ર-જ્ઞ** વિ. [સં.], **ગણિતશાસ્ત્રી** વિ. [સં., પું.] ગણિતશાસ્ત્રનું જ્ઞાન ધરાવનાર, ગણિત-જ્ઞ, 'મૅથેમૅટિશિયન'

**ગણિત-શ્રેઢી, -ણિ(-ણી)** સ્ત્રી. [સં.] પ્રત્યેક અંક વચ્ચે સમાન સંખ્યાનું અંતર રહેતું હોય તેવો અંકોનો ક્રમ (ચડતો તેમ ઊતરતો પણ). (ગ.)

**ગણિત-સિદ્ધ** વિ. [સં.] ગણતરી થવા-કરવાથી મળેલું

**ગણિતાનંદ** (-નન્દ) વિ., ન. [+ સં. आ-नन्द] જેના આનંદની ગણતરી થઈ શકે તેવું ગૌણ બ્રહ્મ, અક્ષર બ્રહ્મ (જેમાંથી સૃષ્ટિનો વિકાસ થયો છે.). (શુદ્ધા. વેદાંત)

**ગણિતી** વિ. [સં., પું.] ગણિતશાસ્ત્ર-જ્ઞાતા, હિસાબનવીસ

**ગણિતીય** વિ. [સં.] ગણિતને લગતું [સાધ્વી

**ગણિની** સ્ત્રી. [સં.] જૈન સાધ્વીઓના ગુરુસ્થાનની મોટી

**ગણિ-પિટક** ન. [સં.] ધર્મગ્રંથોનો સમૂહ. (જૈન.)

**ગણિ-વર** પું. [સં.] ઉત્તમ જૈનાચાર્ય. (જૈન.)

**ગણિ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] એ નામનું એક ઉત્કાલિક સૂત્ર. (જૈન.) [(જૈન.)

**ગણી** પું. [સં.] શિષ્યોનો સમૂહ ધરાવનાર ગુરુ, ગણિ.

**ગણી-કરણ** ન. [સં.] આંકડાઓની રકમોનો સમૂહ કરવાની ક્રિયા, 'ગ્રુપિંગ' (ગ.)
**ગણીમત** જુઓ 'ગનીમત.'
**-ગણું** વિ, [સં. °ગુણિત- > પ્રા. 'ગુણિઅ-] અંક પછી જથ્થાનું આવર્તન બતાવતો પ્ર. 'બે-ગણું' 'ત્રણગણું' વગેરે] એક સંખ્યાને તે તે સંખ્યાથી ગુણેલું
**ગણેણવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ગણગણવું. (૨) (તોપ વગેરેનો) અવાજ થવો, ગડગડવું
**ગણેણાટ** પું. [જુઓ 'ગણેણવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] ગણગણાટ. (૨) (તોપ વગેરેનો) ગડગડાટ
**ગણેલ, -લું** વિ. [જુઓ 'ગણવું' + ગુ. 'એલ,-લું' બી.ભૂ.કૃ.] (લા.) અનુભવ લીધો છે તેવું, અનુભવી
**ગણેશ** પું. [સં. गण + ईश] જુઓ 'ગણ-નાથ.' (સંજ્ઞા.) [**૦ ગોળી** (રૂ. પ્ર.) લાડુ. **૦ બેસાડવા** (-બેસાડવા) (રૂ.પ્ર.) સારા કામનો આરંભ થવો. **૦ માંડવા** (રૂ. પ્ર.) સારા કામનો આરંભ કરવો. **શ્રીગણેશાય નમઃ** (રૂ. પ્ર.) આરંભ]
**ગણેશ-ચતુર્થી** સ્ત્રી. [સં.], **ગણેશ-ચોથ** (-ચોથ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ચોથ.'] ભાદરવા સુદિ ચોથનો દિવસ, ગણેશ-જયંતી. (સંજ્ઞા.)
**ગણેશ-પંચાયતન** (-પઞ્ચા-) ન. [સં.] વચ્ચે ગણપતિ–ઈશાને વિષ્ણુ–અગ્નિખૂણે શિવ–નૈર્ઋત્યમાં સૂર્ય–વાયવ્યમાં પાર્વતી એ રીતે પાંચ દેવોનો સમૂહ
**ગણેશ-પૂજન** ન., **ગણેશ-પૂજા** સ્ત્રી. [સં.] બધાં માંગલિક કાર્યોને આરંભે કરવામાં આવતું ગણપતિનું ષોડશોપચાર અર્ચન, ગણપતિ-પૂજન
**ગણેશ-ભાગિયું** વિ. [+ જુઓ 'ભાગિયું.'] (લા.) માત્ર નફામાં જ ભાગ ધરાવતું ભાગીદાર
**ગણેશ-સ્થાપના** સ્ત્રી. [સં.] માંગલિક કાર્યોના આરંભમાં પૂજન માટે કરવામાં આવતું ગણેશની મૂર્તિનું સ્થાપન. (૨) ગણપતિનું આવાહન
**ગણેશિ(-સિ)યાં** ન., બ. વ. [સં. 'ગણેશ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગણેશનાં ગીત
**ગણેશિ(-સિ)યું** ન., **-યો** પું. [જુઓ 'ગણેશિયું.'] (લા.) મકાનની દીવાલમાં ખાતર પાડવા કોચવા માટેનું ઓજાર, ખાતરેયું
**ગણે-સણે** ક્રિ. વિ. કાનોકાન. (૨) સણસણાટી સાથે
**ગણો** પું. ગોળ નાખી કરેલી ઘઉંની પૂરી. (૨) ઘાઘરા તેમજ કપડાંઓમાં મૂકવામાં આવતી ગોઠ, સંજાબ. [**૦ મૂકવો** (રૂ. પ્ર.) કપડાંને ગોઠ મૂકવી. **૦ વાળવો** (રૂ. પ્ર.) ખેતરમાં પાળિયાનો છેવટનો ક્યારો સરખો કરવો]
**ગણોત** ન. [સં. गण-पत्र > પ્રા. गणवत्त] જમીનદાર અને ખેડૂત વચ્ચે થતો સાંથનો લેખ, ગણોત-નામું. (૨) વિઘોટી, મહેસૂલ, 'રેવન્યૂ.' (૩) ભાડે ખેડવા આપેલી જમીન
**ગણોત-ખાતું** ન. [+જુઓ 'ખાતું.'] બીજાને ખેડવા આપેલ જમીનની પેદાશ અને ખર્ચનું ચોપડામાંનું ખાતું
**ગણોત-નામું** ન. [+ જુઓ 'નામું.'], **ગણોત-પટો, -ટ્ટો** પું. [+ જુઓ 'પટો, -ટ્ટો.'] ગણોતે આપવાને માટે કરાતો દસ્તાવેજ [(૨) ગણોતે રાખનાર
**ગણોતિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગણોતને લગતું.
**ગણોતિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ગણોતિયું.'] ગણોતે જમીન રાખનાર ખેડૂત, ખાતેદાર, સાથીડો [ગણોતિયું
**ગણોતી** વિ. [+ જુઓ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ગણોતે રાખનાર,
**ગણ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'ગણનીય.'
**ગણ્યું** વિ. [જુઓ 'ગણવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] જુઓ 'ગણેલ, -લું.'
**ગણ્યું-ગાંઠ્યું** વિ. [જુઓ 'ગણ્યું' + 'ગાંઠવું' 'એકઠું કરવું' એવા ગુ. ભા. માં અપ્રચલિત ધાતુનું 'યુ'થી ભૂ.કૃ.] (લા.) ગણતરીમાં થોડું, થોડી સંખ્યાનું
**ગત**[1] વિ. [સં.] ગયેલું, વીતેલું. (૨) (લા.) અવસાન પામેલું, મરણ પામેલું, મરી ગયેલું. (૩) (સમાસના ઉત્તરપદમાં) રહેલું, અંદર સમાયેલું, અંતર્ગત. (૪) ચાલ્યું આવતું, પરંપરાએ આવતું. [**૦ થવું** (રૂ. પ્ર.) મરણ પામવું]
**ગત**[2] (-ત્ય) સ્ત્રી. [સં. गति] ગતિ, ચાલ. (૨) રમતની કે વાદ્યની બાજી. (૩) આશરો. (૪) દશા, અવસ્થા, પરિસ્થિતિ. (૫) મરણોત્તર દશા. (૬) મોક્ષ. [**૦ ખાવી** (રૂ.પ્ર.) હારી જવું. **૦ નાચવી, ૦ ભરવી** (રૂ. પ્ર.) તાલબદ્ધ રીતે નૃત્ય કરવું. **૦ બજવી** (રૂ. પ્ર) સૂર વાગવો, **૦ બનાવવી** (રૂ. પ્ર.) દુર્દશા કરવી. **૦ ભૂલવી** (રૂ. પ્ર.) તાલ રીત ગતિ વગેરેનો ખ્યાલ ન રહેવો. **૦ રમવી, ૦ રમી જવું** (રૂ. પ્ર.) છેતરવું. **૦ લાગવી** (રૂ. પ્ર.) રમતમાં વારો આવવો. **૦ લાગવું** (રૂ. પ્ર.) લેખે લાગવું. **-તે ઘાલવું** (ગત્યે-) (રૂ. પ્ર.) કામે લગાડવું, ઠેકાણે પાડવું. (૨) અવસાન પામેલાની પાછળ શ્રાદ્ધ વગેરે સત્કાર્યો કરવાં. **-તે જવું** (ગત્યે-) (રૂ. પ્ર.) સદ્ગતિ પામવું]
**ગતકડું** ન. હસવું આવે અને ગમ્મત થાય તેવું વેણ, મજાક, ટોળ. (૨) નવાઈની વાત. [**-ડાં કાઢવાં** (રૂ. પ્ર) ટીખળ કરવું, હસવું આવે તેવા ટોળ-ટપ્પા કરવા]
**ગતકાલીન** વિ. [સં.] પસાર થઈ ગયેલા સમયનું, ભૂતકાલીન, ગયા જમાનાનું
**ગત-ચેતન** વિ. [સં.] શરીરમાંથી ચેતન–ભાન ચાલ્યું ગયું છે તેવું, બેભાન, બેશુદ્ધ. (૨) શરીરમાંથી પ્રાણ નીકળી ગયા છે તેવું, ગત-પ્રાણ, મૃત, મરણ પામેલું
**ગત-જીવિત** વિ. [સં.] ગત-પ્રાણ, મરણ પામેલું
**ગત-જ્વર** વિ. [સં.] તાવ ઊતરી ગયો છે તેવું
**ગત-પતિકા** સ્ત્રી. [સં.] પતિ મરણ પામ્યો છે તેવી સ્ત્રી, વિધવા [પુરુષ, વિધુર
**ગત-પત્નીક** પું. [સં.] પત્ની મરણ પામી છે તેવો
**ગત-પાટ** (ગત્ય-) પું. [જુઓ 'ગત[2]' + પાટ.[3]] ખોજાખાનામાંનો લાકડાના ચોરસ બાજોઠ ઉપર કરવામાં આવતો એક ધાર્મિક વિધિ
**ગત-પ્રત્યાગત** વિ. [સં.] જઈને પાછું આવેલું. (૨) ન. સંગીતના તાલોનો એક પ્રકાર. (સંગીત.)
**ગત-પ્રભ** વિ. [સં.] ઝાંખું પડી ગયેલું, તેજ હટી ગયું છે તેવું. (૨) (લા.) ઝંખવાણું પડી ગયેલું, છોભીલું થયેલું
**ગત-પ્રાણ** વિ. [સં.] શરીરમાંથી પ્રાણ નીકળી ગયા છે તેવું,

પ્રાણ-રહિત, અવસાન પામેલું

ગત-બલ(-ળ) વિ. [સં.] નિર્બળ, નબળું પડેલું

ગત-બુદ્ધિ વિ. [સં.] બુદ્ધિ નાશ પામી છે તેવું, નિર્બુદ્ધિ, બિન-અક્કલ

ગત-ભર્તૃકા સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ગત-પતિકા.'

ગત-ભાર્ય વિ. [સં.] જુઓ 'ગત-પત્નીક.'

ગત-રસ વિ. [સં.] રસ નાશ પામ્યો છે તેવું, નીરસ. (૨) સ્વાદ વિનાનું [નિર્ધન

ગતલક્ષ્મીક વિ. [સં.] સંપત્તિ-સમૃદ્ધિ નાશ પામી છે તેવું,

ગત-વય વિ. [સં. °વયસ્], ૰સ્ક વિ. [સં.] ઉંમરે પહોંચેલું, તદ્દન વૃદ્ધ

ગત-વિહોણું (ગત્ય-) વિ. [જુઓ 'ગત[૨]' + 'વિહોણું.'] (લા.) અચપળ, ભોટું [તેવું, નિર્ધન

ગત-વિ(-વૈ)ભવ વિ. [સં.] વૈભવ નાશ પામ્યો છે

ગત-વ્રીડ વિ. [સં.] લજ્જા વિનાનું, નિર્લજ્જ, બેશરમ

ગત-વ્યથ વિ. [સં.] વ્યથા-પીડા-દુઃખ નષ્ટ થયેલ છે તેવું, દુઃખમાંથી મુક્ત થયેલું

ગત-શૈશવ વિ. [સં.] બચપણ પૂરું થઈ ગયું છે તેવું

ગત-શોક વિ. [સં.] શોક ચાલ્યો ગયો છે તેવું, શોક વિનાનું

ગત-સત્ત્વ વિ. [સં.] સત્ત્વ-તાકાત નાશ પામી ગયેલ છે તેવું, સત્ત્વ-હીન. (૨) રસ નાશ પામ્યો છે તેવું, નીરસ

ગત-સંગ (-સઙ્ગ) વિ. [સં.] આસક્તિ વિનાનું, અનાસક્ત. (૨) ફળની આશા ન રાખનારું

ગત-સંદેહ (-સન્દેહ) વિ. [સં.] સંદેહ-સંશય-શંકા રહેલ નથી તેવું, નિઃશંક, નિઃસંદેહ, નિઃસંશય

ગત-સ્પૃહ વિ. [સં.] ઝંખના નાશ પામી છે તેવું, તૃષ્ણા વિનાનું થયેલું [નિરહંકાર

ગત-સ્મય વિ. [સં.] આશ્ચર્ય ન પામનારું. (૨) ગર્વરહિત,

ગતાક્ષ વિ. [સં. गत + अक्षि > अक्ष, સમાસમાં] ફૂટી ગયેલી આંખવાળું

ગતાખોળ વિ. [સં. गत + જુઓ 'ખોળ.[૧]'] પત્તો ન લાગે તેવું

ગતાગત વિ. [સં. गत + आ-गत] ગયેલું અને આવેલું.(૩) ન. આવવું અને જવું એ, અવર-જવર, આવજા

ગતાગત-ભેદ પું. [સં.] એકનો એક શબ્દ શરૂથી તેમ અંતથી વંચાતાં તેનો તે રહે તેવો વર્ણવિન્યાસ. (કાવ્ય.)

ગતાગત-સ્થિતિ સ્ત્રી. [સં.] આંદોલન, ડોલન, ઝૂલણું, 'ઓસિલેશન'

ગતાગત-સ્વસ્તિક પ્રબંધ (-બન્ધ) પું. [સં.] સાથિયાના આકારમાં વર્ણો ગોઠવાયા હોય તેવું એક પ્રકારનું ચિત્ર-કાવ્ય. (કાવ્ય.) [સમજ, સૂઝ, જ્ઞાન

ગતાગમ (ગત્યાગમ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગત[૨]' + 'ગમ.'] (લા.)

ગતાગોળ વિ. [જુઓ 'ગત[૧]' + સં. गोल] ચકરડી લેતું, ગોળ ગોળ ફરતું. (૨) ક્રિ. વિ. એકદમ, ઘડીવારમાં, જલદી

ગતાત (-ત્ય) સ્ત્રી. ખાવાપીવાનો વ્યવહાર

ગતાધિ વિ. [સં. गत + आधि] જેની માનસિક પીડા ટળી ગઈ છે તેવું

ગતાનુગત વિ. [સં. गत + अनु-गत] ગયેલાની પાછળ ગયેલું, અનુકરણ કર્યું છે તેવું. (૨) (લા.) ન. ગાડરિયો પ્રવાહ, આંધળું અનુકરણ

ગતાનુગતિ સ્ત્રી. [સં. गत + अनु-गति] કરેલાનું અનુકરણ. (૨) જુઓ 'ગતાનુગત.'

ગતાનુગતિક વિ. [+ સં. क ત. પ્ર.] (આંખો બંધ કરી) પાછળ અનુસરણ કરનારું. (૨) ન. આંધળિયાં, ગાડરિયો પ્રવાહ

ગતાયુ વિ. [સં. गत + आयुस्] આવરદા પૂરી થવા આવી છે તેવું, ખૂબ વૃદ્ધ. (૨) ગત-પ્રાણ, મરણ પામેલું

ગતાર્તવા વિ., સ્ત્રી. [સં. गत + आर्तव] ઋતુવય પૂરી થઈ છે તેવી સ્ત્રી, અટકાવ નથી આવતો-બંધ થયો છે તેવી ઉંમરે પહોંચેલી સ્ત્રી

ગતાર્થ વિ. [સં. गत + अर्थ] બીજા અર્થમાં જેનો અર્થ સમાઈ ગયો હોય તેવું, સમઝાઈ ગયેલું. (૨) નિર્ધન

ગતાસુ વિ. [સં. गत + असु] જુઓ 'ગત-પ્રાણ.'

ગતાંક (ગતાઙ્ક) પું. [સં. गत + अङ्क] ગયેલો પૂર્વનો આંક, છેલ્લો અંક. (૨) (સામયિકમાં) અનુસંધાન પાનું (ફલાણું)

ગતિ સ્ત્રી. [સં.] જવું એ. (૨) વેગ, ઝડપ. (૩) પ્રવેશ, સૂઝ. (૪) આશ્રય, આશરો. (૫) શક્તિ. (૬) સ્થિતિ, દશા, અવસ્થા. (૭) મરણ થયા પછીની પરિસ્થિતિ. (૮) ઉકેલ, માર્ગ. [૰ આપવી (રૂ. પ્ર.) ચાલતું કરવું. ૰ થવી (રૂ.પ્ર.) સદ્ગતિ થવી. (૨) મોક્ષ થવો. ૰માં મૂકવું (રૂ.પ્ર.) ચાલતું કરવું] [જા-આવ

ગતિ-આગતિ સ્ત્રી. [સં., સંધિ વિના] જવું આવવું એ,

ગતિ-કેંદ્ર (-કેન્દ્ર) ન. [સં.] જ્યાંથી વેગ શરૂ થાય-હિલચાલ શરૂ થાય તે બિંદુ, ગતિનું મધ્યબિંદુ [વ્હીલ'

ગતિ-ચક્ર ન. [સં.] વેગને નિયમનમાં રાખનારું પૈડું, 'ફ્લાઇ-

ગતિ-ચિત્ર, ૰ક ન. [સં.] જુઓ 'ચલ-ચિત્ર,' ('સિનેમા').

ગતિ-જ વિ. [સં.] વેગ દ્વારા ઉત્પન્ન થતું 'કાઈનેટિક.' (પ.વિ.)

ગતિ-જનક વિ. [સં.] વેગ ઉત્પન્ન કરનારું

ગતિ-જન્ય વિ. [સં.] વેગ દ્વારા ઉત્પન્ન કરી શકાય તેવું

ગતિ-નતિ સ્ત્રી. [સં.] એક પછી બીજો એમ વેગની પરંપરા

ગતિ-નિયમન ન. [સં.] ગતિને એકસરખી રાખવાપણું, ગતિ વધુઘટુ થાય એમ કરવાપણું

ગતિ-નિયંત્રક (-યન્ત્રક) વિ. [સં.] ગતિને એકસરખી રાખનારું

ગતિ-નિયંત્રણ (-યન્ત્રણ) ન. [સં.] જુઓ 'ગતિ-નિયમન.'

ગતિ-નિયામક વિ. [સં.] જુઓ 'ગતિ-નિયંત્રક.'

ગતિ-પરિમાણ ન. [સં.] વેગનું માપ

ગતિ-પ્રેરક વિ. [સં.] ચલન-શક્તિ ઉત્પન્ન કરનારું

ગતિ-ફલ(-ળ) ન. [સં.] ગ્રહોની સ્પષ્ટ ગતિ કાઢવા આપવામાં આવતો સંસ્કાર. (જ્યો.)

ગતિ-ભંગ (-ભઙ્ગ) પું [સં.] વેગનું બંધ પડી જવું એ. (૨) વિ. જેનો વેગ થંભી ગયો છે કે તૂટી ગયો છે તેવું

ગતિભ્રંશ (-ભ્રંશ) પું. [સં.] વેગમાં આવી પડતો અવરોધ, ગતિ-ભંગ

ગતિમય વિ. [સં.] સતત વેગમાં રહેલું, સતત ચાલ્યા કરતું

ગતિ-મતિ સ્ત્રી. [સં.] કાર્યનો વેગ અને બુદ્ધિશક્તિ

ગતિ-મંત (-મન્ત) વિ. [સં. गति + સં. मत् > પ્રા. मंत ત. પ્ર.], ગતિમાન વિ. [સં. गतिमान् પું., વિ.] સતત વેગમાં રહેતું, ગતિવાળું, વેગીલું

**ગતિ-માર્ગ** પું. [સં.] ગ્રહો વગેરેની ગતિનો ભ્રમણ-માર્ગ. (ખગોળ.)
**ગતિમૂલક** વિ. [સં.] જેના મૂળમાં ગતિ છે તેવું, ચાલ્યા કરતું
**ગતિયું** વિ. [સં. गति + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] સદ્ગતિ પામેલું. (૨) (લા.) યુક્તિથી કામ કાઢી લેનારું
**ગતિ-યોગ્યતા** સ્ત્રી. [સં.] ચાલવાની શક્તિ હોવી એ
**ગતિ-રહિતતા** સ્ત્રી. [સં.] વેગનો કે હલનશક્તિનો દરેક રીતે અભાવ
**ગતિ-રોધ** પું. [સં.] વેગમાં થતી કે થયેલી રુકાવટ
**ગતિ-રોધક** વિ. [સં.] વેગને અટકાવનારું. (૨) ન. વેગ અટકાવનારું સાધન, 'બ્રેક' [બતાવનારું પત્રક
**ગતિ-લેખ** પું [સં.] ગતિની-વેગની નોંધણી અને એને
**ગતિ-લેખક** વિ. [સં.] ગતિની નોંધ કરનારું (યંત્ર)
**ગતિ-લેખન** ન. [સં.] ગતિની નોંધણી
**ગતિ-વર્ધક, -ન[1]** વિ. [સં.] વેગને વધારનારું
**ગતિ-વર્ધન[2]** ન. [સં.] વેગનું વધવાપણું
**ગતિ-વંત** (-વન્ત) વિ. [સં. गति + मत् > પ્રા. मंत ને બદલે અનિયમિત °वंत ત. પ્ર.] જુઓ 'ગતિ-મંત.'
**ગતિ-વાહક** વિ. [સં.] વેગમાં લાવનારું, ચલનશક્તિ આપનારું
**ગતિ-વિજ્ઞાન** વિ. [સં.], **ગતિ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ગતિની મીમાંસા કરતું શાસ્ત્ર, ગતિ-શાસ્ત્ર
**ગતિ-વિષયક** વિ. [સં.] વેગને લગતું
**ગતિ-વૃદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] વેગમાં વધારો થવાની ક્રિયા
**ગતિ-વેગ** પું. [સં.] ચાલવાની ઝડપ, વેગની ઝડપ
**ગતિ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ચાલવાનું બળ, વેગની શક્તિ
**ગતિ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] જુઓ 'ગતિ-વિજ્ઞાન.'
**ગતિ-શીલ** વિ. [સં.] સતત ગતિમાં રહેનારું, ગતિમાન
**ગતિશીલ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ગતિશીલ હોવાપણું
**ગતિ-શૂન્ય** વિ. [સં.] કોઈ રીતે હાલી ન શકે તેવું, હલન-ચલન વિનાનું, તદ્દન સ્થિર
**ગતિ-સમુચ્ચય** પું. [સં.] ભિન્ન ભિન્ન ગતિઓનો સમૂહ
**ગતિ-હીન** વિ. [સં.] ગતિ વિનાનું, હલનચલન ન કરનારું, સ્થિર
**ગતિહીન-તા** સ્ત્રી. [સં.] ગતિહીનપણું, સ્થિરતા
**ગતીય** વિ. [સં.] ગતિને લગતું [ઝડપથી જનારું
**ગતીલું** વિ. [સં. गति + ગુ. 'ઈલું' ત.પ્ર.] વેગવાળું, વેગીલું,
**ગતે-ગતું** ન. [સં. गत નો દ્વિર્ભાવ], ખર્ચ કર્યું હોય તેટલું પાછું મેળવી લેવાપણું, ખોટ પૂરી પડવી એ. (૨) વિ. પોતાની માલિકીનું, તદ્દન સ્વાંગ. [૦ થવું (રૂ.પ્ર.) સરભર થવું]
**ગતોત્સાહ** વિ. [સં. गत + उत्साह] જેનો ઉત્સાહ નષ્ટ થયો છે તેવું, નિરુત્સાહ, ખિન્ન, ઉદ્વિગ્ન, ઉદ્વેગ પામેલું
**ગત્યર્થક** વિ. [સં. गति + अर्थ + क] જેમાં ગતિનો અર્થ હોય તેવું (ક્રિયારૂપ). (વ્યા.)
**ગત્યંતર** (ગત્યન્તર) ન. [સં. गति + अन्तर] ગતિમાં આવતી બીજી ગતિ, ગતિનો ફેરફાર. (૨) (લા.) ઉપાય
**ગત્યાગતિ** સ્ત્રી. [સં. गति + आ-गति] જવું આવવું એ, જા-આવ, આવ-જા
**ગત્યાત્મક** વિ. [સં. गति + आत्मन् + क] સતત ગતિમાં રહેનારું, ગતિમાન, વેગીલું
**ગથલ-મથલ** (ગથલ્ય-મથલ્ય) સ્ત્રી. ગડમથલ, ધાંધલ, ધમાલ
**ગથોલિયું** ન. [જુઓ 'ગોથું'નો વિકાસ.] ગોથું, ગોઠીમડું, (૨) પાણીમાં મારવામાં આવતો ભૂસકો
**ગદ** પું. [સં.] રોગ, શારીરિક વ્યાધિ, દર્દ
**ગદકું** ન. બહાનું, મિષ, નિમિત્ત
**ગદકો** પું. પટાબાજીની રમતમાં વપરાતો દંડકો
**ગદગડું** વિ. ગંદું, મેલું. (૨) અંધારામાં પડેલું હોય તેવું
**ગદગદ[1]** જુઓ 'ગદ્ગદ.'
**ગદગદ[2]** વિ. [રવા.] જેમાં કીડા ખદબતા હોય તેવું
**ગદગદવું[1]** અ. ક્રિ. [સં. गद्गद-ના. ધા.] ગદ્ગદ થઈ જવું
**ગદગદવું[2]** અ. ક્રિ. [રવા.] ખદબદવું. (૨) પરુ પચ વગેરેનું ગેગવું. (૩) ફળો વગેરેનું ખૂબ પાકી કોચો થઈ જવું. (૪) સ. ક્રિ. મસળવું [ગદ્ગદ થઈ જવું એ
**ગદગદાટ[1]** પું. [જુઓ 'ગદગદવું[1]' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.]
**ગદગદાટ[2]** પું. [જુઓ 'ગદગદવું[2]' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] પરુ પચ વગેરેનું પાકી કોચો થઈ જવું એ
**ગદગ(-બ)દિયાં** ન., બ.વ. [રવા.] કાખ વગેરેમાં આંગળીથી 'ગદી ગદી' બોલી ચમકાવવાની ક્રિયા, ગલીપચી કરવી એ. (૨) (લા.) ભોજન વગેરેની રેલમછેલ, ખદબદિયાં
**ગદગદી** સ્ત્રી. એ નામની એક રમત
**ગદગદું** વિ. [જુઓ 'ગદગદવું[2]' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] કોહ-વાઈ ગયેલું, તદ્દન પોચું પડી ગયેલું [વગેરેનું)
**ગદગોલ** પું ઘાટું અને ડહોળું પાણી (નવા વરસાદનું નદી
**ગદચામ** ન. હાથીની પીઠ ઉપર થતો ઘારું પડવાનો રોગ
**ગદડ-મદડ** વિ. [રવા.] હૃષ્ટપુષ્ટ, મજબૂત તેવું જ જાડું
**ગદડ(-ર)વું** સ.ક્રિ. [રવા.] પગ વતી મસળવું અને દબાવ્યા કરવું. (૨) (લા.) રગડવું, હેરાન કરવું. **ગદડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ગદડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ગદડાવવું, ગદડાવું** જુઓ 'ગદડવું'માં.
**ગદતરાં** ન., બ.વ. [રવા.] ઢોંગ. (૨) બહાનાં
**ગદપદ** ન. [રવા.] અવ્યવસ્થા, મારામારી
**ગદબ** સ્ત્રી. ઘોડા બળદ વગેરેને ખાવા માટેના મેથીનાં પાન જેવાં પાનવાળા છોડ, રજકો
**ગદબદ** વિ. [રવા.] જેમાં કીડા ખદબદતા હોય તેવું, ગદગદ
**ગદબદવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ગદબદ', ના. ધા.] ખદબદવું
**ગદબદિયાં** ન. બ.વ. [જુઓ 'ગદબદવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] (લા.) જુઓ 'ગદગદિયાં.'
**ગદમદવું** અ.ક્રિ. [રવા.] રૂઝ ન આવવી, ગેગ્યા કરવું
**ગદમદાટ** પું. [જુઓ 'ગદમદવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] ગદ-મદવું એ, ગદગદાટ
**ગદર** ન. અડધું પાકું ફળ
**ગદરવું[1]** અ. ક્રિ. પેટ-પૂરતું પોષણ માંડ માંડ મેળવવું. **ગદરાવું[1]** ભાવે., ક્રિ. **ગદરાવવું[1]** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ગદરવું[2]** સ.ક્રિ. [રવા.] જુઓ 'ગદડવું.' **ગદરાવું[2]** કર્મણિ., ક્રિ. **ગદરાવવું[2]** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ગદરાવવું,**[૧-૨] **ગદરાવું**[૧-૨] જુઓ 'ગદરવું[૧-૨]'માં.
**ગદરી** સ્ત્રી. કીટું, મેલ
**ગદલ** સ્ત્રી. [હિં.] રુઈભરેલ બંડી (ઉત્તરપ્રદેશમાં તેમ બીજે પણ કડક શિયાળામાં પહેરવામાં આવતી)
**ગદલું** વિ. ગંદું, મેલું
**ગદવું** અ.ક્રિ. ટટાર ઊભા રહેવું. (૨) થાકી જવું. (૩) દોડવું. ગદાવું ભાવે., ક્રિ. ગદારવું, ગદાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.
**ગદળ**[૧] (-ળ્ય) સ્ત્રી. છાંટવાનો રાતો રંગ
**ગદળ**[૨] (-ળ્ય) સ્ત્રી. ગપ, ખોટી વાત
**ગદળાઈ** સ્ત્રી. [સર૦ 'ગધેડાઈ.'] મૂર્ખાઈ
**ગદળું** વિ. ડહોળું
**ગદંગ** (ગદઙ્ગ્ય) સ્ત્રી. માલસામાન ભરવાની વખાર
**ગદા** સ્ત્રી. [સં.] યુદ્ધનું નીચે ગોળ ગઠ્ઠાવાળું અને હાથાવાળું લોખંડનું એક હથિયાર
**ગદાઈ** સ્ત્રી. [ફા.] ગરીબી
**ગદાગ્રજ** પું. [સં. गद + अग्र-ज] (ગદના મોટા ભાઈ) શ્રીકૃષ્ણ
**ગદાઘાત** પું. [સં. गदा + आ-घात] ગદાનો માર
**ગદા-ધર** પું. [સં.] (શાર્ઙ્ગ નામની ગદા ધારણ કરનાર) ભગવાન વિષ્ણુ. (સંજ્ઞા.)
**ગદામણી** સ્ત્રી. એ નામની એક રમત
**ગદા-યુદ્ધ** ન. [સં.] ગદાથી લડવામાં આવતી લડાઈ
**ગદારવું, ગદાવવું, ગદાવું** જુઓ 'ગદવું'માં.
**ગદાહ-ન(-મ)દાહ, ગદાંમદાં** વિ. હૃષ્ટપુષ્ટ, અલમસ્ત
**ગદિયાણી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ
**ગદિયાણો** પું. [સં. गद्याणक- દ્વારા] અડધા રૂપિયાભારનું જનું સોના-ચાંદીનું એક વજન
**ગદિયું** ન. [જુઓ 'ગદી[૧]'+ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] બકરીનું [ખચ્ચું, બદીલું
**ગદિયો** પું. ખાડો
**ગદી**[૧] ન. બકરીનું ખચ્ચું, બદીલું
**ગદી**[૨] ક્રિ.વિ. [રવા.] ગદગદિયાં કરતી વેળા બોલાતો ઉદ્ગાર
**ગદીડું** ન. [જુઓ 'ગદિયું'. અહીં 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઘેટાનું નાનું બચ્ચુ
**ગદુત** ન. હાડકાં માંહેનો નરમ માવો
**ગદૂર** પું. ખંજવાળ, ખરજ, વલૂર
**ગદે ગદે** કે.પ્ર. [રવા.] બકરાં ચારતાં ભરવાડથી કરાતો એવો ઉચ્ચાર
**ગદેડું** ન. માટીનું મોટું ઢેફું
**ગદેલું** ન. ગાદલું. (૨) પથ્થરનું બેલું
**ગદ્ગદ** વિ., ક્રિ.વિ. [સં.] ગળગળું
**ગદ્ગદિત** વિ. [સં.] ગળગળું થઈ ગયેલું
**ગદ્ધરી** જુઓ 'ગધ્ધરી.'
**ગદ્ધા(-દ્ધા)ઈ** જુઓ 'ગધાઈ.'
**ગદ્ધા(-દ્ધા)-પચીસી(-શી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગદ્ધો' + 'પચાસી (-શી).'] (લા.) જુવાનીનો ઉદ્ધતાઈ ભરેલો સમય
**ગદ્ધા(-દ્ધા)-પાટુ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગદ્ધો' + 'પાટુ.'] (લા.) ગધેડા પાટુ માર્યા કરે એ જાતનું તોફાન
**ગદ્ધા(-દ્ધા)-પૂછ** ન. [હિં. ગધા-પૂછ] ગધેડાનું પૂછડું. (૨) (લા.) વિ. મૂર્ખ, બેવકૂફ. (૩) જિદ્દી, જક્કી, હઠીલું
**ગદ્ધા(-દ્ધા)-મજૂરી** જુઓ 'ગધા-મજૂરી.'
**ગદ્ધા(-દ્ધા)-મસ્તી** જુઓ 'ગધા-મસ્તી.'
**ગદ્ધા(-દ્ધા)-વૈતરું** જુઓ 'ગધા-વૈતરું.'
**ગદ્ધી(-દ્ધી)** જુઓ 'ગધી.'
**ગદ્ધી(-ધી)-ફાલી** જુઓ 'ગધ્ધી-ફાલી.'
**ગદ્ધું(-દ્ધું)** વિ. [જુઓ 'ગદ્ધો'.] (લા.) મૂર્ખ. બેવકૂફ
**ગદ્ધે(-દ્ધે)-માર** જુઓ 'ગધે-માર.'
**ગદ્ધે(-દ્ધે)વાન** જુઓ 'ગધેવાન.'
**ગદ્ધો(-દ્ધો)** જુઓ 'ગધો.'
**ગદ્ય** ન. [સં.] પદ્યના જેવું કોઈ ચોક્કસ સંખ્યાના અક્ષરોનું કે ચોક્કસ સંખ્યાની માત્રાઓનું બંધન નથી તેવું સાદી સ્વાભાવિક વાક્ય-રચનાવાળું બોલવું યા લખવું એ, 'પ્રોઝ'
**ગદ્ય-કાર** વિ. [સં.] ગદ્ય લખાણ કરનારો ગ્રંથકાર
**ગદ્ય-કાવ્ય** ન. [સં.] પદ્યાત્મક ન હોય તેવી રસ અલંકારવાળી રચના. (કાવ્ય.)
**ગદ્ય-કૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] ગદ્યાત્મક રચના, જેમાં પદ્ય નથી તેવી [રચના, ગદ્ય-ગ્રંથ
**ગદ્ય-ખંડ** (-ખણ્ડ) પું. [સં.] ગદ્ય-પ્રકારનાં વાક્યોનો સમૂહ, ટૂંકું લખાણ, 'પ્રોઝ પૅસેજ'
**ગદ્ય-ગ્રંથ** (-ગ્રન્થ) પું. [સં.] જુઓ 'ગદ્ય-કૃતિ.'
**ગદ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] સ્વાભાવિક સ્વરૂપના ગદ્યનું હોવાપણું, અપદ્ય-તા
**ગદ્ય-પદ્ય** ન. [સં.] વાક્યખંડાત્મક લખાણ અને છંદોબદ્ધ [લખાણ
**ગદ્યપદ્યાત્મક** વિ. [ + સં. आत्मन् + क] જેમાં ગદ્ય અને પદ્ય બેઉ છે તેવું
**ગદ્ય-પ્રકાર** પું. [સં.] ગદ્ય-લેખનની રીત
**ગદ્ય-બંધ** (-બન્ધ) પું [સં.] ગદ્ય-લેખનવાળી રચના, ગદ્ય-કૃતિ
**ગદ્યમય** વિ. [સં.] ગદ્યલખાણવાળું, જેમાં ગદ્ય લખાણ છે તેવું
**ગદ્ય-યુગ** પું. [સં.] પદ્ય-કાવ્યનું સ્વરૂપ ધરાવતી રચનાઓ સિવાય બીજું સમગ્ર સાહિત્ય ગદ્ય-સ્વરૂપમાં લખાય તેવો કાલ
**ગદ્ય-લેખ** પું [સં.] પદ્યમાં ન લખાયેલ તેવું લખાણ ધરાવતો વિશાળ વાક્યસમૂહ-રૂપનો નિબંધ, 'પ્રોઝ- આર્ટિકલ'
**ગદ્ય-લેખન** ન. [સં.] ગદ્યસ્વરૂપનું લખાણ, અપદ્યાત્મક લખાણ
**ગદ્ય-શૈલી** સ્ત્રી. [સં.] ગદ્યલેખનની ચોક્કસ પ્રકારની તે તે પદ્ધતિ (કોઈ સાદી, કોઈ અલંકારમય, કોઈ સરળ વાક્યોની, કોઈ સંકુલ-સંયુક્ત વાક્યોની, કોઈ સરળ શબ્દોની, કોઈ ભારેખમ સંસ્કૃત કે અંગ્રેજી શબ્દોની– આવી આવી વિવિધ પ્રકારની)
**ગદ્ય-સાહિત્ય** ન. [સં.] ગદ્યપ્રકારનું જ લખાણ જેમાં છે તેવું સાહિત્ય (નવલકથા નવલિકા નાટ્ય વિવેચન ઇતિહાસ-રાજકારણ વગેરે અનેક વિષયોનું)
**ગદ્ય-સ્વરૂપ** ન. [સં.] છંદોબદ્ધ ન હોય તેવું લેખન-રૂપ
**ગદ્યાત્મક** વિ. [સં. गद्य + आत्मन् + क], **ગદ્યાળ, -ળુ** વિ. [સં. गद्य + ગુ. 'આળ'-'આળુ' ત.પ્ર.] ગદ્ય-સ્વરૂપમાં હોય તેવું, ગદ્યવાળું, ગદ્યમય
**ગદ્યાળુ-તા** સ્ત્રી. [+સં. ता. ત. પ્ર.] ગદ્યાત્મક સ્વરૂપ હોવાપણું
**ગધડ** જુઓ 'ગોદડ.'
**ગધડ-લીંબુ** જુઓ 'ગોદડ-લીંબુ.'

ગધરાઈ સ્ત્રી. ગળામાં થતી બળતરા

ગધા(-દ્ધા, -બ્ધા)ઈ સ્ત્રી. [ હિં. 'ગધો' + 'આઈ', ત. પ્ર.] (લા.) ગધેડાવેળા, મૂર્ખતા, બેવકૂફી

ગધાઈ-ભાઈ પું. [+ જુઓ 'ભાઈ.'] (લા.) મૂર્ખ માણસ, બેવકૂફ માણસ [એ નામની એક રમત

ગધા-ગધી સ્ત્રી. [જુઓ 'ગધો,'-દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય]

ગધા-ચંદ (-ચન્દ) વિ.,પું. [જુઓ 'ગધો' + વિશેષ સંજ્ઞાઓને અંતે આવતો 'ચંદ' (<સં. चन्द्र)] (લા.) મૂર્ખ માણસ, બેવકૂફ માણસ

ગધાદા-સાર (-રય) સ્ત્રી. પરમણને કૂવા સાથે સાંકળી રાખનારું લપસી જાય તેવું ગાળિયું. (વહાણ.)

ગધાડિયું જુઓ 'ગધેડિયું.'

ગધાડી જુઓ 'ગધેડી.'

ગધાડું જુઓ 'ગધેડું.'

ગધાડો જુઓ 'ગધેડો.'

ગધા(-બ્ધા)-પચીસી(-શી) જુઓ 'ગદ્ધા-પચીસી(-શી).'

ગધા-ભમરી સ્ત્રી. [જુઓ 'ગધો' + 'ભમરી.'] ઘોડાના કપાળમાં આંખોના નીચેના ભાગમાં આવતી વાળની ભમરી, આંસુ-ઢાળ

ગધા(-દ્ધા,-બ્ધા)-મજૂરી સ્ત્રી. [જુઓ 'ગધો' + મજૂરી.'] (લા.) ગજા ઉપરાંત ભાર ઉપાડવો એ

ગધા-મસ્તી સ્ત્રી. [જુઓ 'ગધો' + 'મસ્તી.'] ગધેડાના પ્રકારનું બેકાબૂ તોફાન

ગધા-લોટન ન. [જુઓ 'ગધો' + સં.] ગધેડાનું લોટવું એ (૨) ગધેડું લોટે તે જગ્યા [એક વેલો

ગધા-વેલ(-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગધો' + 'વેલ.[૧]'] એ નામનો

ગધા(-દ્ધા,-બ્ધા)-વૈતરું ન. [જુઓ 'ગધો' + વૈતરું.'] જુઓ 'ગધા-મજૂરી.' [બાળકોની એક રમત

ગધા-હીંચું સ્ત્રી. [જુઓ 'ગધો' + હીંચવું'.] એ નામની

ગધી(-દ્ધી,-બ્ધી) સ્ત્રી. [હિં. ગધી] જુઓ 'ગધેડી.'

ગધી ગધી વિ. ત્રાસ પામેલું, હેરાન થયેલું, દુઃખી થયેલું

ગધી-સમેરવો પું. [+ જુઓ 'સમેરવો.'] એ નામની સમેરવા નામની વનસ્પતિની જાત

ગધૂલ ન. એ નામનું એક ફૂલઝાડ અને એનું ફૂલ

ગધેટયું ન. સમુદ્રકાંઠે થતું એ નામનું એક જંતુ

ગધેડા-ગાંઠ (-ઠય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગધેડું' + 'ગાંઠ.'] (લા.) બહુ જ જાડી અને મજબૂત ગાંઠ. (વહાણ.)

ગધેડા-વૈતરું ન. [જુઓ 'ગધેડું' + 'વૈતરું.'] જુઓ 'ગધા-મજૂરી.'

ગધેડિયું વિ. [જુઓ 'ગધેડું.' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) ગધેડાના જેવું મૂર્ખ, તદ્દન બેવકૂફ. (૨) ન. ગાડામાં પૈડાંની ધરી જેમાં ભરાવવામાં આવે છે તે લાકડું. (૩) રેલવેનો માલગાડીનો નાનો ડબો

ગધેડી સ્ત્રી. [જુઓ 'ગધેડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગધેડાની માદા. (૨) (લા.) બાળકનો ભરાઈ જવાનો રોગ, ભરણી, વરાધ, સસણી, 'બ્રોંકો-ન્યુમોનિયા.' (૨) (લા.) મૂર્ખ સ્ત્રી. [૦ ઝાલવી, ૦ પકડવી (રૂ.પ્ર.) ગુનો કરવો, વાંકમાં આવવું. ૦ ડુલેકે ચડ(-ઢ)વી (રૂ. પ્ર.) અભિમાની થવું. ૦ મારવી (રૂ. પ્ર.) બગાડી નાખવું. ૦ ગૂડવી (રૂ. પ્ર.) (કટાક્ષમાં) ભારે કામ કરવું]

ગધેડું ન. [સં. गर्दभक- > પ્રા. गद्दहअ + 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઘોડાના પ્રકારનું ભાર-વાહક એક ચોપગું પ્રાણી, ધધેડું, [-ડા ઉપર અંબાડી (-અમ્બાડી) (રૂ.પ્ર.) હલકી ચીજને ભારે મહત્ત્વ આપવું. -ડાના પાછલા પગ જેવું (રૂ.પ્ર.) તદ્દન મૂર્ખ. -ડાનું પૂછડું પકડવું (રૂ. પ્ર.) જિદ્દ કરવી, જિદ્દને વળગી રહેવું. -ડાનું મોં કૂતરે ચાટવું (રૂ. પ્ર.) સમાન ગુણના હલકા માણસોનું ભેગું મળવું. -ને ડફણાં (રૂ. પ્ર.) મૂર્ખ કે દુર્જન પાસેથી મારથી કામ લેવું એ. -ડાને પેટ ઘાલવું (-પેટય-) (રૂ. પ્ર.) ખૂબ ધમકાવવું. -ડા બનવું (રૂ. પ્ર.) મૂર્ખ બનવું, બેવકૂફ ઠરવું. -ડાં ચારવાં (રૂ. પ્ર.) આવડત ન હોવી. -ડે ગવાવું (રૂ. પ્ર) ઓછી કિંમતે ખપવું. (૨) બદનામ થવું. -ડે ચડ(-ઢ)વું (રૂ. પ્ર.) બદનામ થવું, ફજેત થવું. -ડે બેસાડવું (-બેસાડવું) (રૂ. પ્ર.) બદનામ કરવું]

ગધેડો પું. [જુઓ 'ગધેડું.'] ગધેડાનો નર, ગધેડો. (૨) (લા.) મૂર્ખ માણસ. [૦ થવો (રૂ. પ્ર.) હોહા મચી જવી. (૨) બેઆબરૂ થવું]

ગધે(-દ્ધે,-બ્ધે)-માર (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગધો'+'મારવું.'] (લા.) એ નામની કેરીની એક જાત

ગધેલું ન. પાણીની ખાટલીમાંથી ખોડના લાકડા સુધીનું ત્રણ ચાર હાથની લંબાઈનું લાકડું. (૨) બળદ-ગાડીની માંડણી ઉપરનું કડોડો રાખવાનું લાકડું

ગધે(-દ્ધે,-બ્ધે)વાન વિ., પું. [જુઓ 'ગધો' + સં. °वत् > वान् પું., ત. પ્ર.] ગધેડાવાળો, ગધેડાનો માલિક, કુંભાર અને ધોબી. (૨) (લા.) મૂર્ખ માણસ

ગધૈયું[૧] ન. એક જાતનું દાણામાં પડતું ધનેડાના પ્રકારનું જંતુ. (૨) (લા.) જાડી અને બેડોળ વસ્તુ

ગધૈયું[૨] ન., -યો પું. ઈ.સ.ની પહેલી પાંચ-સાત સદીમાં ભારતવર્ષમાં વ્યાપક થયેલો સાસાની વંશના રાજવીઓનો ચાંદી-તાંબા વગેરેનો એક સિક્કો (અનુશ્રુતિમાં 'ગધેસિંહ' રાજાનો કહેવાતો)

ગધો(-દ્ધો, -બ્ધો) પું. [હિં. ગધા] ગધેડો

ગબ્ધારી સ્ત્રી. ચણાના છોડનો કાચો પોપટો

ગબ્ધાઈ જુઓ 'ગધાઈ.'

ગધા-પચીસી(-શી) જુઓ 'ગદ્ધા-પચીસી(-શી)'.

ગબ્ધા-પાડુ જુઓ 'ગદ્ધા-પાડુ.'

ગબ્ધા-પૂછ જુઓ 'ગદ્ધા-પૂછ.'

ગબ્ધા-મજૂરી જુઓ 'ગધા-મજૂરી.'

ગબ્ધા-મસ્તી જુઓ 'ગધા-મસ્તી.'

ગબ્ધા-વૈતરું જુઓ 'ગધા-વૈતરું.'

ગબ્ધી જુઓ 'ગધી.'

ગબ્ધી-ફાલી સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ફાલવું' દ્વારા.] (લા.) એ નામની સોરઠમાં રમાતી એક રમત

ગબ્ધું વિ. [જુઓ 'ગદ્ધા' + ગુ. 'ઉ'' ત. પ્ર.] જુઓ 'ગદ્ધું.'

ગબ્ધે-માર જુઓ 'ગધે-માર.'

ગબ્ધેવાન જુઓ 'ગધેવાન.'

ગપ્ઘો જુઓ 'ગપો.' [કે માનવું
**ગનકાવવું** સ. ક્રિ. બીજા કહે તેમ કરવું, બીજાનું કહ્યું કરવું
**ગન-કોટન** ન. [અં.] જલદી સળગી ઊઠે તેવો એક પદાર્થ
**ગનપત** (-ત્ય) સ્ત્રી. ગરજ, પરવા [ભડકાના રૂપનો દારૂ
**ગન-પાઉડર** પું. [અં.] બંદૂક તોપ વગેરેમાં ભરવામાં આવતો
**ગન-બોટ** સ્ત્રી. [અં.] તોપ રાખવામાં આવી હોય તેવું નાનું સાદું વહાણ કે યાંત્રિક વહાણ
**ગન-મેટલ** સ્ત્રી. [અં.] લોઢું પિત્તળ વગેરેનું મિશ્રણ કરી તોપ બનાવવામાં વપરાતી એક મિશ્ર ધાતુ
**ગનશૂર** પું. એ નામનો ગંદરનો એક પ્રકાર
**ગનસન** (-ન્ય) સ્ત્રી. [રવા.] ભાન, સૂધ. (૨) ધીમે અવાજે થતી વાત. (૩) અફવા, ગપ
**ગન(-ને)સને** ક્રિ. વિ. [+અંતે તેમ બેઉને પણ ગુ. 'એ' ત્રી. વિ.,પ્ર.] ગણસારે, કાનોકાન. (૨) પરબારું, બારોબાર
**ગનસૂરે** ન. એ નામનું એક ઔષધોપયોગી મૂળિયું
**ગનાત** ન. આકાશ
**ગનારવું** સ.ક્રિ. ['ગણકારવું'નું લઘુરૂપ] ગણકારવું ('ગનારતું નથી' વગેરે પ્રકારે નકાર સાથે પ્રયોગ)
**ગનિયાર** ન. એ નામની એક વનસ્પતિ
**ગનીમ** પું. [અર.] લૂંટનારો શત્રુ. (૨) (લા.) મુસ્લિમ આક્રમક
**ગની(-ણી)મત** ક્રિ.વિ. [અર.] જોઇયે તેટલું સંતોષકારક
**ગનીમી** વિ. [જુઓ 'ગનીમ' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ગનીમને લગતું
**ગનેસને** જુઓ 'ગનસને.'
**ગપ[1]** સ્ત્રી. [ફા.] નકામી વાત. (૨) ખોટી વાત, અફવા, ડીંગ. [૦ **ઉડાવવી** (રૂ.પ્ર.) અફવા ફેલાવવી. ૦ **ચાલવી** (રૂ.પ્ર.) અફવા પ્રસરવી. ૦ **ઝીંકવી**, ૦ **ઠોકવી**, ૦ **મારવી**, ૦ **હાંકવી** (રૂ.પ્ર.) અફવા ચલાવવી]
ગપ[2](-બ) ક્રિ.વિ. [રવા.] એવા અવાજથી. [૦ **દઈને** (રૂ.પ્ર.) ખૂંચવતાં થતા એવા અવાજથી]
ગપ(-બ)કાવવું સ.ક્રિ. [રવા.] 'ગપ' કે 'ગબ' એવા અવાજથી મોઢામાં લઈ ખાઈ જવું
**ગપ(-બ) ગપ(-બ)** ક્રિ.વિ. [રવા.] બે જણની ચાલતી વચ્ચે ઝુકાવવામાં આવે એમ. (૨) એક પછી એક
**ગપ-ગેઝેટ** ન. [જુઓ 'ગપ[1]' + અં. 'ગૅઝેટ્'], **ગપ-ગોળો** પું. [જુઓ 'ગપ[1]' + 'ગોળો.'] (લા.) ગપગોળો, અફવા, ગપાટો
ગપ-**ચવ્વલ** વિ. જાડું
**ગપચી** જુઓ 'ગાપચી.'
**ગપટ** વિ. ગાઢ, નિબિડ, ઘોર
**ગપટવું** અ.ક્રિ. તલ્લીન થઈ જવું, મશગૂલ બની જવું
**ગપડ-ચોથ** (-ચોથ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગપોડું' + 'ચોથ.'] (લા.) ગપોડાં, નકામી અને ખોટી વાત
**ગપડ-સપડ** (ગપડ્ય-સપડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગપ'–દ્વિર્ભાવ.] નકામી અર્થ વિનાની વાત, ગપ્પાં
**ગપતાલિ(-ળિ)યું** ન. [જુઓ 'ગપતાળું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઘા મારીને ફળમાંથી જુદો પાડેલો ટુકડો. (૨) (લા.) ચોરી
**ગપતાળીસ** વિ. ['એક-તાળીસ' વગેરેમાંના '°તાળીસ'ને નિરર્થક 'ગપ' શબ્દના આગમે.] (લા.) અચોક્કસ સંખ્યાનું
ગપતાળું ન. કાપીને કરેલો ટુકડો
ગપ-સપ (ગપ્ય-સપ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગપ,'-દ્વિર્ભાવ.] અર્થ વિનાની વાત, નવરાશની અર્થહીન વાત [વનસ્પતિ
ગપસૂંદી સ્ત્રી. વાડ બનાવવા માટે ઉગાડવામાં આવતી એક
ગપાગપ (-પ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગપ'–દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ગપ-સપ.'
ગપાગપી સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) ઉપરા-ઉપરી પડતો મુક્કાઓનો માર
ગપાટિયું વિ. [જુઓ 'ગપાટો' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.], **ગપાટી** વિ. [જુઓ 'ગપાટો' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ગપાટા મારનારું, નવરાશની અર્થહીન વાતો કરનારું
ગપાટો પું. [જુઓ 'ગપ[1]' + ગુ. 'આટો' ત.પ્ર.] ગપ, અફવા. (૨) નવરાશની નિરર્થક વાત
ગપાવવું જુઓ 'ગપાવું'માં.
ગપાવું અ.ક્રિ. [રવા.] છાનામાના ઘૂસવું. **ગપાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.
ગપાષ્ટક ન. [જુઓ 'ગપ[1]' + સં. **अष्टक**] (લા.) વિપુલ પ્રમાણમાં અફવાઓ
ગપાષ્ટકી વિ.-[+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.], ગપાષ્ટી વિ. ગપ ચલાવનાર
ગપાળ ન. વારસદાર ન હોય એવી સ્થિતિ
ગપિયું વિ. [જુઓ 'ગપ[1]' + 'ઇયું' ત.પ્ર.], **ગપી(-પ્પી)** વિ. [જુઓ 'ગપ[1]' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ગપ મારનારું, અફવા ફેલાવનારું
ગપું(-પ્પું) ન. [જુઓ 'ગપ[1]' +ગુ. સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ગપ.[1]'
ગપેસ સ્ત્રી. કાળજી, દરકાર. (૨) ધ્યાન. (૩) યાદ, સરત
ગપો(-પ્પો) પું. [જુઓ 'ગપું(-પ્પું).'] ગપ, ખોટી વાત, અફવા
ગપોટો પું. [જુઓ 'ગપાટો.'] જુઓ 'ગપાટો.'
ગપોડ-બાજ વિ. [જુઓ 'ગપોડું' + ફા. પ્રત્યય] ગપ માર-નાર, ગપ્પી
ગપોડબાજી સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ગપ મારવી એ
ગપોડી વિ. [જુઓ 'ગપોડું' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.], **ગપોડી-દાસ** સ્ત્રી. [+ સં.] 'ગપ મારનાર, ગપ્પી
ગપોડું ન., -ડો પું. [જુઓ 'ગપ[1]' + ગુ. 'ઓડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ગપાટો.'
**ગપોલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. અખોલ
ગપોલિયું[1] વિ. [જુઓ 'ગપોલ' + ગુ. 'ઇયું ત.પ્ર.] (લા.) છાનુંમાનું પોલ જોઈ ઘૂસી જનારું. (૨) (લા.) વ્યભિચારી
ગપોલિયું[2] ન. [જુઓ 'ગપ[1]' દ્વારા.] ગપ, અફવા
ગપ્પાં-ગોષ્ઠિ(-ષ્ઠી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગપ્પું'–પ.વિ., બ.વ. + સં.] નવરાશની અર્થહીન વાતચીત
ગપ્પી જુઓ 'ગપી.' [ડી-દાસ.'
ગપ્પી-દાસ પું. [જુઓ 'ગપ્પી' + સં.] (લા.) જુઓ 'ગપો-
ગપ્પું જુઓ 'ગપું.'
ગપ્પું-સપ્પું ન. [જુઓ 'ગપ્પું'–દ્વિર્ભાવ.] ગપ-સપ
ગપ્પો જુઓ 'ગપો.'
ગપ્પો-સપ્પો જુઓ 'ગપ્પું-સપ્પું.'
ગફ વિ. [રવા.] ઘાટું વણેલું. (૨) ક્રિ. વિ. 'ગફ' એવા અવાજથી. (૨) એકદમ, જલદી
ગફલત સ્ત્રી. [અર.] આળસ, સુસ્તી. (૨) બેદરકારી, બે-પરવાઈ, અસાવધાની. (૩) ભૂલ, કસૂર

**ગફલતિયું** વિ. [+ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગફલત કરનારું
**ગફલતી[1]** સ્ત્રી. [+ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય] જુઓ 'ગફલત.'
**ગફલતી[2]** વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ગફલતિયું.'
**ગફલિયો** પું. વહાણનો એક ભાગ. (વહાણ.)
**ગફલું** વિ. [રવા.] સુંદર અને હૃષ્ટપુષ્ટ, ભરાવદાર અને રૂપાળું, (૨) કોમળ, નાજુક, સુંવાળું
**ગફૂર** વિ. [અર.] દયાળુ. (૨) માફી કરનારું
**ગફૂલ** વિ. જુઓ 'ગફલું.'
**ગફ્ફો** પું. [રવા.] ઉતાવળમાં ભરેલો મોટો કોળિયો, બૂકડો
**ગબ[1]** જુઓ 'ગપ.[2]'
**ગબ[2]** (-બ્બ) ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ગબ' એવા અવાજથી
**ગબક** ન. [રવા.] વચ્ચે બોલવાપણું
**ગબકાવવું** જુઓ 'ગપકાવવું.'
**ગબ ગબ** જુઓ 'ગપ ગપ.'
**ગબગબાટ** પું. [જુઓ 'ગબ ગબ' + ગુ. 'આટ' ત.પ્ર.] ગબ ગબ કરવું એ, વચ્ચે બોલવું એ [ગબગબાટ કરનારું
**ગબગબિયું** વિ. [જુઓ 'ગબ ગબ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.]
**ગબડ** પું. કાળીપરજ લોકોની એક પેટા જાતનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)
**ગબડ(-ર)-ગંડ** (-ગણ્ડ), -ડું (-ગણ્ડું) વિ. [જુઓ 'ગડબડ' + 'ગાંડું.'] સાન વિનાનું, કાચા કાનનું. (૨) મૂર્ખ
**ગબડ-ગંદું** (-ગન્દું) વિ. [જુઓ 'ગડબડ' + 'ગંદું'] તદ્દન મલિન, ગંદું અને અપવિત્ર, સાબડ-ભોથું
**ગબડવું** અ.ક્રિ. [રવા.] ઢોળાવ ઉપરથી કે ઉપરના ભાગથી નીચે તરફ ગોળ ગોળ દડતા પડવું, ગોથું ખાવું. (૨) વાંધા વિના (કામ) સર્યે જવું. **ગબડાવું** ભાવે., ક્રિ. **ગબડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ગબડાવવું, ગબડાવું** જુઓ 'ગબડવું'માં.
**ગબડી[1]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગબડવું' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ગુલાંટ ભરાતી હોય તેવી દોટ
**ગબડી[2]** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ
**ગબડો** પું. જાડા અને રતાશ પડતા એક જાતના ચોખા
**ગબડ્ડી[1]** જુઓ 'ગબડી.[1]' [લંબાવીને કહેવાપણું
**ગબડ્ડી[2]** સ્ત્રી. જેનો પાયો જ ન હોય તેવી ખોટી વાત
**ગબદું** વિ. માંસલ, ભરાવદાર, જાડું
**ગબન** (-ન્ય) સ્ત્રી. ઉચાપત, કોઈ ન જાણે તેમ ખાઇકી કરવી એ [ગભાર, પોલાણ
**ગબ(-બ્બ)ર[1]** સ્ત્રી. [સં. गह्वर > પ્રા. गब्भर ન.] ગુફા,
**ગબ(-બ્બ)ર[2]** વિ. [ફા. ગબ્ર્] તવંગર, પૈસાદાર
**ગબર ગબર** પું. [રવા.] ઉતાવળથી ખાતાં થતો અવાજ
**ગબર-ગંડ** (-ગણ્ડ), -ડું (-ગણ્ડું) જુઓ 'ગબડ-ગંડ, -ડું.'
**ગબરડી** સ્ત્રી. [રવા.] જુઓ 'ગબડી'-'ગબડ્ડી.'
**ગબરુ** વિ. [ફા. ગબ્ર્ + ગુ. 'ઉ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] માંસથી ભરેલો ગોરો અને રૂપાળો જુવાન
**ગબરું** ન. એરંડિયા તેલનો નીચે જામતો કચરો
**ગબવો** પું. શેરડીનો ચૂસવા લાયક ટુકડો, ગંડેરી
**ગબ-સબ** સ્ત્રી. (ગબ્ય-સબ્ય) [રવા.] ઘાલમેલ, ગોટાળો
**ગબા** સ્ત્રી. બુટ્ટાદાર બિછવાઈ
**ગબાગબ[1]** (-બ્ય), -બી સ્ત્રી. [જુઓ 'ગબ'-દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] બેની વાતોમાં ત્રીજાનું નિરર્થક ઘૂસવું એ. (૨) ઘાલમેલ
**ગબાગબ[2]** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ગબ,'-દ્વિર્ભાવ] ગબ ગબ અવાજ સાથે. (૨) ગબ ગબ, ટપોટપ
**ગબાડું** વિ. ગોટાવાળું, અ-વ્યવસ્થિત
**ગબાર** સ્ત્રી. [સં. गह्वर > પ્રા. गब्भर ન.] જુઓ 'ગબર.' (૨) ખાડો. (૩) ગાબડું [વપરાતો શબ્દ
**ગબારાં** ન., બ. વ. ભરવાડ રબારી વગેરે માટે તુચ્છકારમાં
**ગબારો** પું. [ફા. ગુબારહ્] કાગળનું નાનું વિમાન. (૨) (લા.) ગપગોળો
**ગબાળ** વિ. ગંદું, મલિન
**ગબાળ-ગ્રંથ** (-ગ્રન્થ) પું. [+ સં.] વર્તમાનપત્રો વગેરેની કાપલીઓ ચોડવાનો કોરો ચોપડો
**ગબાં** ન., બ.વ. કોઈ બેની ચાલતી વાતચીતમાં ત્રીજાનું નિરર્થક ઘૂસવું એ
**ગબી,-બો[1]** સ્ત્રી. ડેરની રમત રમવા કે ગીલી-દંડાની રમત રમવા ડેર અને ગીલીને પડવા-રાખવાનો નાનો ખાડો. (૨) (લા.) સ્ત્રીની જનનેંદ્રિય. [૦ જેવું (રૂ. પ્ર.) દયામણા મોઢાવાળું]
**ગબો[2]** જુઓ 'ગબ્બો.[1-2]'
**ગબોગબ** ક્રિ. વિ. [રવા.] ઉપરાઉપરી, એકસાથે, (અંદર ઘૂસી જાય એમ)
**ગબ્બ** જુઓ 'ગબ.'
**ગબ્બર[1]** જુઓ 'ગબર.[1]' (૨) આબુ પર્વતનું એ નામનું એક શિખર
**ગબ્બર[2]** જુઓ 'ગબર.[2]'
**ગબ્બો.[1]** પું. [રવા.] ધબ્બો, ઢીંકો, મુક્કો. (૨) અભિમાન. (૩) (લા.) મૂર્ખ માણસ
**ગબ્બો(-બો)[2]** પું. જુઓ 'ગબવો.'
**ગભદી** સ્ત્રી. એ નામની એક રમત, ચીંગલ-પટા
**ગભદી-બમચી** સ્ત્રી. એ નામની એક રમત, બમચી-કૂંડું
**ગભરાટ** પું. [જુઓ 'ગભરાવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ગભરામણ, બાવરાપણું. (૨) ધ્રાસકો, દહેશત. (૩) (લા.) દુઃખ, પીડા, વેદના
**ગભરાટિયું** વિ. [જુઓ 'ગભરાટ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગભરાટવાળું, બેબાકળું, બાવરું
**ગભરામણ** (-ણ્ય), -ણી સ્ત્રી. [જુઓ 'ગભરાવું' + ગુ. 'આમણ,' -'ણી' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ગભરાટ.' (૨) શ્વાસ લેવામાં થતી અમૂંઝણ
**ગભરાવવું** જુઓ 'ગભરાવું'માં.
**ગભરાવું** અ. ક્રિ. અમૂંઝણ થવી, મૂંઝાવું, અકળાવું. (૨) ભય પામવું. **ગભરાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ગભરુ** વિ. [જુઓ 'ગભરાવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.], -રુડું વિ. [જુઓ 'ગભરુ' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] (લા.) ભોળું, સરળ, નિર્દોષ. (૨) કોમળ કે પોચા સ્વભાવનું
**ગભસ્તિ** ન. [સં., પું.] કિરણ
**ગભસ્તિમાન** પું. [+ સં. °માન્ પું.] સૂર્ય
**ગભાણ[1]** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગમાણ.'] જુઓ 'ગમાણ.'

**ગભાણ[2]** ન. ગામના પાદરમાં આવેલી ગોચર જમીન, ચરો
**ગભાણ-ગાડું** ન. [+ જુઓ 'ગાડું.'] (લા.) ગામના પાદરે ગાડાં ઊભાં રાખવા દેવા માટેનો વેરો કે કર
**ગભાર,-રો[1]** પું. [સં. गर्भागार > પ્રા. गब्भार, गर्भागारक > પ્રા. गब्भारअ-] મંદિર-દેવાલયમાંનું મૂર્તિ રહે છે તે ગર્ભગૃહ, નિજ-મંદિર
**ગભારો[2]** પું. [જુઓ 'ગભારો.'] જુઓ 'ગભારો.' (૨) જૂનાં કપડાંનો ચૂંથો. (૩) મનનો વહેમ
**ગભીર** વિ. [સં.] જુઓ 'ગંભીર.'
**ગભુ, ગભૂડું, ગભૂર** વિ. [જુઓ 'ગભરુ.'] જુઓ 'ગભરુ.' (૨) નાનું અને નિર્દોષ (બાળક)
**ગભેલન** ન. પ્રસૂતિ પછીનું દુઃખ
**ગભો** પું. ગળફો, બળખો
**ગમ[1]** (-મ્ય) સ્ત્રી. [સં. गम् ધાતુ દ્વારા] ગતિ, પ્રવેશ. (૨) સૂઝ, સમજ. [૦ પડવી (રૂ. પ્ર.) સમજાવું. ૦ હોવી (રૂ.પ્ર.) સમજ હોવી, ખ્યાલ હોવો]
**ગમ[2]** (-મ્ય) ના. યો. બાજુ, તરફ, ગમાં, મગાં
**ગમ[3]** સ્ત્રી. [અર.] શોક, દિલગીરી. (૨) ખામોશી. (૩) મનનું વલણ. (૪) ઠમકવું એ. [૦ ખાવી (રૂ. પ્ર.) સબૂરી રાખવી, ખમી ખાવું]
**ગમ[4]** પું. [અં.] ગૂંદર, ગૂંદ. (૨) મલમ. (૩) ન. દાંતનું પેઢું [તે તે
**ગમક** વિ. [સં.] બતાવનારું, સૂચક. (૨) સ્પષ્ટ કરી બતાવનારું. (૩) પું. સાત સ્વરોમાંનો પ્રત્યેક. (સંગીત.) (૪) સ્વરને કંપાવીને ગાવાની ક્રિયા. (સંગીત.)
**ગમ-ખાર, ગમ-ખ્વાર** વિ. [અર. ગમ્-ખાર્] ગમ ખાનારું, ખામોશી પકડનારું. (૨) અફસોસ ઉપજાવે તેવું, શોક ઉત્પન્ન કરાવે તેવું
**ગમખારી, ગમખ્વારી** સ્ત્રી. [અર. ગમ્-ખારી] ગમખ્વાર હોવાપણું. (૨) સહન-શીલતા, ખમીખાવાપણું
**ગમગત** (-ત્ય) સ્ત્રી. સમજ, સમઝણ, જ્ઞાન, ગતાગમ
**ગમગમી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગમ[3]' + 'ગમી.' દ્વિર્ભાવ.] દિલગીરી
**ગમ-ગલત** પું. આનંદ, વિનોદ. (૨) (લા.) પીવાનો દારૂ, મદિરા
**ગમગીન** વિ. [અર. + ફા. પ્રત્યય] શોકમાં ઘેરાયેલું, દિલગીર
**ગમગીની** સ્ત્રી. [+ ફા. 'ઈ' પ્રત્યય] શોક, દિલગીરી
**ગમ-ગુસાર** વિ. [અર. + ફા.] (લા.) માંદાની માવજત કરનાર
**ગમ-ગોચાક** પું એક પ્રકારના ઝાડમાંથી નીકળતો રસ
**ગમચાં** ન., બ.વ. [અર. ગમ્ઝહ્] ગમ ખાઈને બોલવું એ. (૨) કંટાળો, અરુચિ. (૩) લાડ, પ્યાર. [૦ ખાવાં (રૂ.પ્ર.) બોલતાં બોલતાં અચકાવું] [આંખવાળું
**ગમસી** વિ. [અર. 'ગમ્સ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ચેપડાવાળી
**ગમછો** પું. [હિં. गमछा] ટુવાલ, ઘૂમચો
**ગમ-જીભી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ
**ગમ(-મ્મ)ત** સ્ત્રી. આનંદ, મઝા, વિનોદ. (૨) આનંદવાળી રમત, ખેલ, તમાશો
**ગમતરું** જુઓ 'ગામતરું.'
**ગમ(-મ્મ)તિયાળ** વિ. [જુઓ 'ગમ(-મ્મ)ત' + ગુ. 'ઇયું' + 'આળ' ત. પ્ર.], **ગમ(-મ્મ)તી** વિ. [જુઓ 'ગમ(-મ્મ)ત' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ગમત કરાવનારું, આનંદ કરાવનારું
**ગમતું** વિ. [જુઓ 'ગમવું' + ગુ. 'તું' વર્ત કૃ.] પસંદ પડે-રુચે તેવું. [૦ આવવું (રૂ. પ્ર.) માફકસર થવું, માફક આવવું]
**ગમન** ન. [સં.] જવું એ, ગતિ. (૨) સ્ત્રી-સંભોગ
**ગમન-છટા** સ્ત્રી. [સં. સંધિ વિના] ચાલવાની મોહક રીત, લટકાળી ચાલ ચાલવી એ
**ગમન-પત્ર** પું. [સં., ન.] જવા આવવાની પરવાનગીનો પત્ર, 'પાસ,' 'પાસપૉર્ટ'
**ગમન-માર્ગ** પું. [સં.] જવાનો રસ્તો ['કાઇનેટિક્સ'
**ગમન-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ગતિ વિશેની મીમાંસા કરતું શાસ્ત્ર,
**ગમન-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જવા-ચાલવાનું બળ
**ગમન-શીલ** વિ. [સં.] ચાલ્યા કરનારું [(સંગીત.)
**ગમન-શ્રમ** પું. [સં.] બત્રીસ થાટોમાંનો એક થાટ.
**ગમનાગમન** ન. [સં. गमन+आ-गमन] જવું અને આવવું એ, જા-આવ, અવર-જવર [કહેવાતી એક વિદ્યા
**ગમની** સ્ત્રી. [સં. गमन + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] આકાશગમનની
**ગમનીય** વિ. [સં.] પાસે જઈ શકાય તેવું, ગમ્ય. (૨) મેળવવા યોગ્ય. (૩) શાસ્ત્રથી સંભોગ કરાવાને પાત્ર
**ગમનોદ્યત** વિ. [સં. गमन + उद्यत], **ગમનોન્મુખ** વિ. [સં. गमन + उन्मुख] જવા માટે તૈયાર થઈ રહેલું
**ગમવું** અ. ક્રિ. પસંદ પડવું, મનને સારું લાગવું. **ગમાડવું** પ્રે., સ.ક્રિ. [ગમે તેમ કરીને (રૂ. પ્ર.) કોઈ પણ રીતે]
**ગમા, -માં** ના.યો. ગમ, તરફ, ભણી, બાજુ
**ગમાટ** વિ. [જુઓ 'ગામ' દ્વારા.] ગામડિયું. (૨) (લા.) મૂર્ખ, અણસમઝુ
**ગમાડવું** પું. જુઓ 'ગમવું'માં.
**ગમાડો** પું. [જુઓ 'ગમો' દ્વારા.] જુઓ 'ગમો.'
**ગમાણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [સં. गवादनी > પ્રા. गवाअणी > गवाणी > અપ. गमाणि] ગાય-બળદ વગેરેને ચારો નાખવાની બાંધેલી કોઠ
**ગમાણિયું** વિ. [જુઓ 'ગમાણ' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ગમાણને લગતું. (૨) ગમાણમાં રહેતું. (૩) ન. ગમાણ. (૪) ગમાણમાંથી ઢોર બહાર નીકળી ન જાય એ માટે પ્રવેશસ્થાને રાખવામાં આવતું આડું લાકડું
**ગમાનક** ન. [સં. गवानीक] ગૌગ્રાસ
**ગમાભીર** પું. વાંસા ઉપર થતું એક જાતનું ગૂમડું
**ગમાયત** સ્ત્રી. મજમુ જમીન, સહિયારી જમીન [મૂર્ખ
**ગમાર** વિ. [હિં. गवाँर] પશુના જેવી બુદ્ધિનું, બુદ્ધિહીન,
**ગમાવવું** જુઓ 'ગુમાવવું.'
**ગમી** સ્ત્રી. [અર.] શોક, દિલગીરી
**ગમો[1]** પું. [જુઓ 'ગમવું + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] રુચિ, પસંદગી
**ગમો[2]** પું. તંતુવાદ્યોના તારોને સતાણ કરવા માટેનો ખૂંટો
**ગમોતરું** જુઓ 'ગામતરું.'
**ગમોસીસ** ન. એ નામનું એક ફળઝાડ
**ગમ્મત** જુઓ 'ગમત.'
**ગમ્મતિયાળ** જુઓ 'ગમતિયાળ.'

**ગમ્મતી** જુઓ 'ગમતી.'
**ગમ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'ગમનીય.'
**ગમ્યમાન** વિ. [સં., કર્મણિ વર્ત. કૃ.] જેને પહોંચવામાં આવે તેવું, પહોંચાતું. (૨) સમઝાતું
**ગમ્યાગમ્ય** વિ. [સં. गम्य + अ-गम्य] સંભોગ કરવા પાત્ર અને સંભોગ કરવા પાત્ર નહિ તે [એક ભેદ. (કાવ્ય.)
**ગમ્યોત્પ્રેક્ષા** સ્ત્રી. [સં. गम्य + उत्प्रेक्षा] ઉત્પ્રેક્ષા અલંકારનો
**ગયડો** પું. લેખન-શિક્ષણ-પોથી, 'કૉપીબુક' [હાથી
**ગય-વર** પું. [સં. गज-वर > પ્રા. गय-वर, પ્રા. તત્સમ] ઉત્તમ
**ગયંદ** (ગય-ન્દ) પું. [સં. गजेन्द्र > પ્રા. गयंद] મોટો હાથી
**ગયાલી(-ળી)** સ્ત્રી. મરણ પામેલા ખેડૂતની ન-ધણિયાતી જમીન, ન-વારસી જમીન
**ગયાવ(-વા)લ(-ળ)** પું. [હિં 'ગયા' – બિહારમાંનું એક તીર્થસ્થળ — ત્યાંના રહીશ, સં. पाल > પ્રા. वाल દ્વારા] ગયાજી તીર્થમાં રહેનાર બ્રાહ્મણ પંડો. (સંજ્ઞા.)
**ગયું** વિ., ભૂ. કૃ., ભૂ. કા. [સં. गतक > પ્રા. गयअ– ('જા' ધાતુના ભૂ. કૃ. અને તેથી ભૂ. કા. તરીકે સ્વીકારેલું કર્તરિ રૂપ) ધાતુ સં. गम् ગુ. માં અકર્મક તરીકે ઊતરી આવતાં] પસાર થયું, વીત્યું, સિધાવ્યું. (૨) (લા.) મરણ પામ્યું
**ગયેલ,-લું** વિ., બી. ભૂ. કૃ., અ. ભૂ. કા. [જુઓ 'ગયું' + ગુ. 'એલ'– 'એલું' (< પ્રા. इल्ल પ્ર.)] વધુ જૂના સમયમાં પસાર થયેલું, વીતેલું, સિધાવેલું
**ગર૧** પું. [સં.] ઝેર, વિષ. (૨) બાર કરણોમાંનું પાંચમું કરણ. (જ્યો.)
**ગર૨** પું. [સં. गरभ > પ્રા. गरह] ફળોની અંદર રહેલો માવો. (૨) ઝાડનાં થડ ડાળી વગેરેમાં છાલ અને કઠણ ભાગની અંદરની બાજુનો કૂણો ભાગ. (૩) (લા.) મનનો ભેદ, રહસ્ય
**-ગર૩** અંત્યગ. [સં. गिरि; હિંદુ સંન્યાસીની દસ શાખાઓમાંની 'ગિરિ' શાખાના પછીથી સંસારી અતીત ગોસાંઈ બાવાઓમાં નામને અંતે 'ભભૂત-ગર' 'માન-ગર' 'કેશવ-ગર' વગેરેની રીતે અંત્યગ તરીકે]
**-ગર૪** વિ. [સં. कर > શૌ. પ્રા. गर° તત્સમ., ઉપરાંત ફારસી શબ્દોમાં 'ગર' ફા. પ્રત્યય] કરનાર (મોટે ભાગે ફા. પ્ર. વ્યાપક છે; જેમકે 'કારીગર' 'ઠગગર' 'સોદાગર' વગેરે)
**ગરક** વિ. [અર.] ડૂબી ગયેલું, ખૂંપી ગયેલું. (૨) (લા.) મગ્ન થઈ ગયેલું, તલ્લીન થઈ ગયેલું
**ગર(-ળ)ક-બારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગળકવું'+'બારી.'] નાની નીચી ગળકીને વાંકા વળીને જવાય તેવી બારી, ગળક-બારી
**ગર(-ળ)કવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ગળુ', ના. ધા.] ડૂબી જવું, ખૂંપી જવું, (૨) (લા.) મગ્ન થઈ જવું. (૩) સંકોડાઈ ને પસાર જવું. ગર(-ળ)કાવું ભાવે., ક્રિ. ગર(-ળ)કાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**ગરકાટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. બકરી
**ગરકાબ** વિ. [અર. 'ગરક્' + ફા. 'આબ્' – 'કરકાબ્'] પાણીમાં ડૂબી ગયેલું. (૨) (લા.) મગ્ન, લીન, તલ્લીન
**ગર(-ળ)કાવવું, ગર(-ળ)કાવું** જુઓ 'ગર(-ળ)કવું'માં.
**ગરકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગરક' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ડૂબવાની–ખૂંપી જવાની ક્રિયા. (૨) પાણીથી નીચી હોય તેવી જમીન. (૩) પાણી રોકાતું હોય તેવી જમીન. (૪) પાણીમાં ડૂબી જાય તેવું એક જાતનું અગરનું લાકડું
**ગરકૂળી** સ્ત્રી. કાપડની એક એ નામની જાત
**ગરકો** પું. [જુઓ 'ગરક' + ગુ. 'ઓ' ત.પ્ર.] (લા.) ખાંચો, બાંકું. (૨) ટુકડો, કટકો
**ગર-ખોદ** (-દ્ય) સ્ત્રી. કોસમાં ઢીંગલા અને વરત વચ્ચે રાખવામાં આવતો ધાવણી જેવો લાકડાનો ટુકડો, ગઝોદ. (૨) નોંજણાની એવી ખીલી. (૩) છાસની રવૈના નેતરાની એવી ખીલી [વૃદ્ધ પુરુષ
**ગરગટ** પું. ઠીંગણા ઘાટનો માણસ, વામન. (૨) ખખડી ગયેલો
**ગરગટિયું** વિ. [જુઓ 'ગરગટ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઠીંગણું, ગઠ્ઠું. (૨) વૃદ્ધ, ઘરડું. (૩) જર્જરિત થઈ ગયેલું, જીર્ણ
**ગરગડવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ગરગડ' એવો અવાજ થવો, ગડગડવું, ગજવું, ગાજવું. ગરગડાવું ભાવે., ક્રિ. ગરગડાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**ગરગડાવવું, ગરગડાવું** જુઓ 'ગરગડવું'માં.
**ગરગડિયું** જુઓ 'ગડગડિયું.'
**ગરગડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગરગડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) ('ગરગડ' અવાજ કરતી હોવાને કારણે) ફરકડી, ગરેડી
**ગરગડો** પું. [જુઓ 'ગરગડવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] (લા.) ('ગરગડ' અવાજ કરતો હોવાને કારણે) કૂવા ઉપરના કોસનું પૈડું. (૨) મોટી ગરગડી
**ગર-ગર૧** (ગરચ-ગરચ) સ્ત્રી. ઝીણી રજ, રજોટી
**ગર ગર૨** ક્રિ. વિ. [રવા.] ડબક ડબક, ઝપાટાબંધ. (૨) ઢગલાબંધ [વિ. ઝપાટાબંધ
**ગરગરાટ** પું. [રવા.] ગરેડીના જેવો થતો અવાજ. (૨) ક્રિ.
**ગરગસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. કરવત
**ગરગૈયા** સ્ત્રી. કૂકડી. (૨) ચકલી
**ગરગોટો** પું. દડા જેવો સુંદર બાળક
**ગર-ગોલી** સ્ત્રી. નાની ગોળી, નાની ગુટિકા
**ગર-ગોળો** પું. એક જાતની એ નામની મીઠાઈ
**ગરચું** ન. ટુકડો, ફાડચું, કટકો
**ગરજ૧** સ્ત્રી. [અર.] ઇચ્છા. (૨) ખપ. (૩) પરવા, દરકાર. (૪) સ્વાર્થ. [૦ **પડવી** (રૂ. પ્ર.) જરૂર થવી, આવશ્યકતા ઊભી થવી. ૦ **સરવી** (રૂ. પ્ર.) ઇચ્છા પાર પડવી. ૦ **હોવી** (રૂ. પ્ર.) પરવા–દરકાર હોવી]
**ગરજ૨** (-જ્ય) સ્ત્રી. સાચા મોતીના નંગમાં તરડ જેવો દેખાતો પાતળો ડાઘ
**ગરજ-ડું** વિ. [જુઓ 'ગરજ૧' + ગુ. 'ડું' ત. પ્ર.], **ગરજ-દાર** વિ. [જુઓ 'ગરજ૧' + ફા. પ્રત્યય] ગરજવાળું, ગરજાઉ
**ગરજ-મતલબી** વિ. [અર. ગરજ્ + મતલબી] સ્વાર્થી
**ગરજ-વંત** (વન્ત) વિ. [જુઓ 'ગરજ૧' + સં. °वत् > પ્રા. वंत ત. પ્ર.], ગરજ-વાન વિ. [+ સં. वत् > પ. વિ., એ. વ. °वान् પું.] જુઓ 'ગરજડું.'
**ગરજવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ગર્જવું.'] જુઓ 'ગર્જવું. ગરજાવું ભાવે., ક્રિ. ગરજાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**ગરજ-સવાદિયું** વિ. [જુઓ 'ગરજ૧' + 'સવાદિયું.'], **ગરજ-સવાદી** વિ. [+ સં. स्वाद > 'સવાદ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ગરજડું.'

ગરજાઉ વિ. [જુઓ 'ગરજ¹' + ગુ. 'આઉ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ગરજડું.' (૨) પૈસાની જરૂર પડતાં પોતાનો માલ વેચવા કાઢનારું
ગરજા-કોટ પું. ['ગરજા'ની જેમ મકાનમાં 'કોટ'ના આકારે નીકળતો હોઈ] કઠેરો
ગરજાડું, -ણુ ન. [સં. गृध्र દ્વારા] જુઓ 'ગીધ.'
ગરજાવવું, ગરજાવું જુઓ 'ગરજવું'માં.
ગરજાળ, -ળુ વિ. [જુઓ 'ગરજ¹' + ગુ. 'આળ'-'આળુ' ત.પ્ર.], ગરજિયું વિ. [જુઓ 'ગરજ¹' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], ગરજી વિ. [અર.] જુઓ 'ગરજડું.'
ગરજીભ પું. એ નામનો એક છોડ
ગરજીલું વિ. [જુઓ 'ગરજ¹' + ગુ. 'ઈલું' ત.પ્ર.], ગરજુ વિ. [જુઓ 'ગરજ¹' + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.], -જૂડું વિ. [+ ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ગરજડું.'
ગરજું ન. [સં. गृध्र દ્વારા] ગરજાડું, ગીધ
ગરજો પું. મોટો ફણગો. (૨) મોટો ખૂંપરો-ખૂંપો. (૩) અણીવાળો લાંબો છરો
ગર-ઝાપટિયો પું. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'ઝાપટિયો.'] (લા.) એ નામની સોનગઢ તરફ રમાતી એક રમત
ગરઝોળવું સ.ક્રિ. [રવા.] ઠેલવું, ધકેલવું. ગરઝોળાવું કર્મણિ., ક્રિ. ગરઝોળાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
ગરઝોળાવવું, ગરઝોળાવું જુઓ 'ગરઝોળવું'માં.
ગરટ પું. સમૂહ, જથ્થો [નાખી ખાઈ જવાય એમ
ગરડ-ગપ(-ફ) ક્રિ. વિ. [રવા.] એવા અવાજ સાથે મોઢામાં
ગરડવું અ. ક્રિ. [રવા.] 'ગરડ' કે 'ઘરડ' એવા અવાજે ગળામાં અવાજ ખેંચવો, ઘરડવું. ગરડાવું ભાવે., ક્રિ. ગરડાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
ગરડાવવું ગરડાવું જુઓ 'ગરડવું'માં.
ગરડો પું. [જુઓ 'ગરડવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઘૂંટવાના અક્ષરોનો કાગળ કે પોથી, 'કૉપી-બુક'
ગરઢ-પણ ન. [જુઓ 'ગરઢું' + ગુ. 'પણ' ત. પ્ર.] ઘડપણ
ગર(-લ)ઢું વિ. [જુઓ 'ઘરડું.'] જુઓ 'ઘરડું.'
ગર(-લ)ઢેરું વિ. [+ ગુ. જુઓ 'એરું' વિ. તુલનાર્થક પ્ર.] વધુ વૃદ્ધ, ખૂબ મોટી ઉંમરનું
ગર(-લ)ઢેરો વિ., પું. [જુઓ 'ગર(-લ)ઢેરું.'] (લા.) ગામનો વૃદ્ધ અને માનનીય પુરુષ. (૨) (લા.) કાઠી ગરાસિયો
ગરણ ન. એ નામનું કાદવિયા નદી-કાંઠા ઉપર ઊગતું એક ઝાડ
ગરણી¹ સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ
ગરણી², ૦જી સ્ત્રી. [સં. गुरु માંથી ગુ. વિકાસ + માનાર્થે 'જી'] જૈન સાધ્વી કે આર્યા
ગરણી³ જુઓ 'ગિરણી.'
ગરણું ન. એ નામની એક ધાર્મિક ક્રિયા
ગરતિયું¹ ન. એ નામનું એક લાકડું, દેશી સાગ
ગરતિયું² ન. [જુઓ 'ઘરત' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઘીમાં બનાવેલી એ નામની એક મીઠાઈ
ગરથ (-થ્ય) સ્ત્રી. ધન, પૈસો. (૨) સમૃદ્ધિ. [૦ વેચી ઘેલા થવું (-ઘેલા-) (રૂ. પ્ર.) નરી મૂર્ખાઈ કરવી]
ગરદ¹ સ્ત્રી [ફા. ગર્દ્] ધૂળ
ગરદ² વિ. ખીચોખીચ ભરેલું, ભિડાયેલું, સાંકડમાં આવી ગયેલું
ગરદન સ્ત્રી. [ફા.] કેડની પાછલી બાજુનો ભાગ, બોચી, કાંધ. [૦ કાંટા પર નહિ (રૂ.પ્ર.) ખૂબ મગરૂર. ૦ નમવી (રૂ. પ્ર.) નબળી દશા આવવી, બેઆબરૂ થવું. ૦ ના-(-નાં)ખી દેવી (રૂ.પ્ર.) નિરાધાર અને નિરાશ બનવું. ૦ પર સવાર થવું (રૂ. પ્ર.) ફરજ પાડવી. ૦ મરોડવી (રૂ. પ્ર.) ભીંસમાં લેવું, મજબૂર કરાવવું. ૦ મારવી (રૂ. પ્ર.) હેરાન કરવું, ભારે નુકસાન કરવું. ૦ મારવું. (રૂ. પ્ર.) કાપી નાખવું]
ગરદવું સ.ક્રિ. [રવા.] દાટી દેવું. ગરદાવું કર્મણિ., ક્રિ. ગરદાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.
ગરદાવવું, ગરદાવું જુઓ 'ગરદવું'માં.
ગરદી¹ સ્ત્રી. [જુઓ 'ગરદ.¹'] (લા.) નાશ, પાયમાલી
ગરદી² જુઓ 'ગિરદી.'
ગરદો પું. સૂકી તમાકુનો નાની નાની પતરીવાળો ભૂકો, જરદો. (૨) ભાંગ મરી અને ગાંજાને ઘૂંટી બનાવેલું એક પીણું
ગરદોગરદી ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ગરદી,'-દ્વિર્ભાવ.] સખત ગિરદી હોય એમ, ભીંસોભીંસ [ગરનાડી
ગરધ(-ધે)ણ (-ણ્ય) સ્ત્રી. [સં. गृध्र દ્વારા.] ગીધની માદા,
ગરનાર્ડ ન. [અં.] એ નામની માછલાંની એક જાત
ગરનાળ સ્ત્રી. [પોર્યુ. ગાર્નેલ્] છરાના ગોળા ભરવાની જૂની પદ્ધતિની ખાંડણી-ઘાટની તોપ
ગરનાળું ન. [સં. गिरि-नालक > પ્રા. गिरि-नालअ-] ડુંગરા પહાડી વગેરેમાંથી આવતો પાણીને પસાર થવાનો માર્ગ. (૨) સડક નીચે બાંધેલો પાણીને જવાનો માર્ગ, નાળું. (૩) પરનાળનું પાણી જવાનું બાકું. (વહાણ.)
ગરપ(-બ)-છાંટ (-ટય) સ્ત્રી. ગપગોળો, અફવા
ગરબડ જુઓ 'ગડબડ.'
ગરબડ-ગોટાળો જુઓ 'ગડબડ-ગોટાળો.'
ગરબડ-ચોથ (-ચોથ્ય) જુઓ 'ગડબડ-ચોથ.'
ગરબડ-સરબડ જુઓ 'ગડબડ-સડબડ.'
ગરબડાટ જુઓ 'ગડબડાટ.'
ગરબડિયું જુઓ 'ગડબડિયું.' [(પદ્યમાં.)
ગરબડિયો પું. [જુઓ 'ગરબડો' + ગુ. 'ઇયું' પ્ર.] ગરબો.
ગરબડી જુઓ 'ગડબડી.' [(પદ્યમાં.)
ગરબડો પું. [જુઓ 'ગરબો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ગરબો.
ગરબવું સ.ક્રિ. જુઓ 'ધરબવું.' ગરબાવું કર્મણિ., ક્રિ. ગરબાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.
ગરબા-ગરબ ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ગરબવું,'-દ્વિર્ભાવ.] ઠાંસી ઠાંસીને ભરાય એમ, ઠસોઠસ
ગરબા-પાર્ટી સ્ત્રી. [જુઓ 'ગરબો' + અં.] ગરબા-ગરબી ગાનારી સ્ત્રીઓની મંડળી. (૨) એમનો ગરબા-ગરબી લેવાનો કાર્યક્રમ
ગરબાવવું, ગરબાવું જુઓ 'ગરબવું'માં.
ગરબો¹ સ્ત્રી. [તા. કુરવૈ-કૃષ્ણ રાધા-મયવન્ અને નપ્પિન્નૈના સમૂહનૃત્યનો દ્રવિડી એક પ્રકાર] સ્ત્રીઓ અને પુરુષો ભેળાં મળી ગાતાં સમૂહનૃત્ય વર્તુળાકારે કરે તે (મુખ્યત્વે નવરાત્રમાં). (૨) જેની ફરતે ફરી એ સમૂહનૃત્ય કરવાનું

હોય તે ચાડાંવાળી માંડણી (જેના પ્રત્યેક ચાડામાં કોડિયું મુકાય). (૩) એવા સમૂહનૃત્યમાં ગાવા માટેની ઊર્મિમય દેશીબદ્ધ કાવ્યરચના. (કાવ્ય.)

**ગરબી²** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ગરબી-ભટ(-ટ્ટ)** પું. [જુઓ 'ગરબી¹' + 'ભટ્ટ.'] ગરબી ગાનારો બ્રાહ્મણ. (૨) (લા.) વિ., પું. નામર્દ, રાંડવો, હીજડો

**ગરબું** જુઓ 'ગુરબું.' ('ગરીબ-ગરબું'-'પરથી-'ગુરબું' એવો પ્રયોગ)

**ગરબો** પું. [જુઓ 'ગરબી¹' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] માત્ર સ્ત્રીઓ ભેળી મળી ગાતાં ગાતાં વર્તુલાકારે સમૂહનૃત્ય કરે તે (મુખ્યત્વે નવરાત્રમાં તેમ માંગલિક અન્ય પ્રસંગોમાં પણ). (૨) (મુખ્યત્વે નવરાત્રમાં) છિદ્રોવાળો માટીનો કાચો ઘડો (જેમાં કોડિયામાં દીવો રાખવામાં આવે છે અને કન્યાઓ માથે રાખી નવરાત્રમાં ઘેર ઘેર ફેરવવા નીકળે છે અને બહેનો માથે રાખી સમૂહનૃત્ય કરે છે.). (૩) એવા સમૂહ-નૃત્યમાં ગાવા માટેની માતા વગેરેને ઉદ્દેશી રચાયેલી સ્તુત્યાત્મક તેમજ નિરૂપણાત્મક દેશીબદ્ધ કાવ્ય-રચના. [-બા ગાવા (રૂ.પ્ર.) નામર્દનું કામ કરવું. -બે રમવું, -બે ઘૂમવું, ૦ ફેરાવવો, ૦ ખૂંદવો, ૦ રમવો (રૂ.પ્ર.) સમૂહનૃત્યમાં ગરબા ગાવા]

**ગરભ** પું. [સં. ગર્ભ, અર્વા. તદ્ભવ] ફળમાંનો ગર

**ગરભ-છાંટ** (-ટય) સ્ત્રી. છરા ભરેલો દારૂનો ગોળો. (૨) ગરનાળ, તોપ. (૩) (લા.) ગપ, અફવા, ગરપચ્છાંટ

**ગરભલો** પું. [જુઓ 'ગરભ' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ગરભ.' (૨) સોનાના ખોભળાવાળા દાગીનાઓમાંનો અંદરનો અન્ય ધાતુનો કે લાખ વગેરેનો આકાર

**ગરભ-સુતરાઉ** વિ. [જુઓ 'ગરભ' + 'સુતરાઉ.'], **ગરભ-સૂતર** વિ. [+ જુઓ 'સૂતર.'] તાણામાં રેશમ કીન નાઇલોન વગેરે હોય અને વાણામાં સૂતર હોય તેવા વણાટવાળું (કાપડ)

**ગરભાર** (-રય) વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ગરભ' દ્વારા.], ગર્ભવતી સ્ત્રી, ભારેવગી સ્ત્રી, સગર્ભા, ગર્ભિણી

**ગરભાવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ગરભ',–ના.ધા.] સગર્ભા બનવું. (૨) ફળનું અંદરના ભાગમાં સડવું. (૩) (લા.) બગડી-સડી જવું. (૪) બેસ્વાદ થઈ જવું

**ગરભેલો** પું. જુવારની એક જાત

**ગરભોળું** ન. [જુઓ 'ગરભ' દ્વારા.] દાણા ન ચડયા હોય તેવું ડૂંડું. (૨) મકાઈનું એવું ડૂંડું. (૩) કેળની અંદરનો કૂમળો ભાગ

**ગરમ** વિ. [ફા. ગર્મ્] ઊનું, ધગધગતું. (૨) ઉષ્ણતાના ગુણવાળું, શરીરમાં ગરમી પેદા કરે તેવું. (૩) (લા.) સ્વભાવમાં ઉગ્ર. (૪) ક્રોધે ભરાયેલું. [૦ આગ (-ગ્ય), ૦ લાય (રૂ.પ્ર.) ખૂબ ગરમ. ૦ કપડાં (રૂ.પ્ર.) ઊની કપડાં. ૦ કરવું (રૂ.પ્ર.) ઉત્તેજિત કરવું, ક્રોધ ચડે તેવું કરવું. ૦ થવું (રૂ.પ્ર.) ક્રોધ કરવો. ૦ નરમ (રૂ.પ્ર.) તબિયત બરાબર રહેતી ન હોય તેવું. ૦ પડવું (રૂ.પ્ર.) શરીરમાં વધુ પડતી ઉષ્ણતા કે ઉત્તેજના થાય એવું થવું. ૦ બજાર (રૂ.પ્ર.) બજારમાં ચીજવસ્તુનો ભાવ વધારે હોવાપણું. ૦ મસાલો (રૂ.પ્ર.) મરી સૂંઠ પીપર વગેરે ઉષ્ણ પ્રકૃતિના વસાણાનું ચૂર્ણ. ૦ મિજાજ (રૂ.પ્ર.) ગુસ્સાવાળો સ્વભાવ]

**ગરમ-ઠર** (-રય) સ્ત્રી. સેવાચાકરી, પરિચર્યા, બરદાસ

**ગરમ-બંધન** (-બન્ધન) ન. [જુઓ 'ગરમ' + સં.] શરીરમાં કે અંગ ઉપર ગરમાવો રહે એ માટે ગરમ કાપડનું ગરમ પાણીમાં બોળી યા એમ ને એમ વીંટવું–એના ઉપર કોરું ગરમ કાપડ વીંટવું એ

**ગરમર** (-રય) સ્ત્રી. ડાળાં નામની વનસ્પતિનાં મૂળ (જેનો બોળો કરી અથાણાં કરવામાં આવે છે.)

**ગરમરવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ગરમ'-દ્વારા.] (લા.) બહુ જ આતુર હોવું

**ગરમલી** સ્ત્રી. કાંસાની વાટકી

**ગરમાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગરમ' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] ગરમાવો, ઉષ્ણતા

**ગરમાઉ** વિ. [જુઓ 'ગરમ' + ગુ. 'આઉ' ત.પ્ર.] ગરમાવો આપે કે જાળવી રાખે તેવું

**ગરમાગરમ** વિ. [ફા. ગર્માગર્મ્] સખત ગરમ, સખત ધગ-ધગતું. (૨) (લા.) સખત ઉશ્કેરાટવાળું

**ગરમાગરમી** સ્ત્રી. [ફા. ગર્માગર્મી] (લા.) સખત ઉશ્કેરાટ

**ગરમાટ,-ટો** પું. [જુઓ 'ગરમ' + ગુ. 'આટ'-'ટો' ત. પ્ર.], **ગરમાવો** પું. [જુઓ 'ગરમ' + ગુ. 'આવો' ત.પ્ર.] ગર-માટવાળી સ્થિતિ, ઉષ્ણતા જળવાઈ રહેવાની સ્થિતિ

**ગરમાળો** પું [સં. कृतमालक] એ નામનું સુંદર પીળાં ફૂલો-વાળું એક ઝાડ

**ગરમી** સ્ત્રી. [ફા.ગર્મી] ઉષ્ણતા, ગરમાવો. (૨) ઉનાળાના તાપને લીધે થતો તપાટ. (૩) ધામ, બફારો. (૪) (લા.) ઉશ્કેરાટ. [૦ આવવી (રૂ.પ્ર.) ઉશ્કેરાવું. ૦ થવી (રૂ.પ્ર.) ઉનાળાનો તાપ લાગવાની અસર થવી. ૦ દાણા (રૂ.પ્ર.) અળાઈ. ૦ નીકળવી, ૦ ફૂટવી (રૂ.પ્ર) શરીરે અળાઈ તાપોડિયાં વગેરે થવાં]

**ગરમી-માપક** વિ. [જુઓ 'ગરમી' + સં. [શરીરની તેમજ વાતાવરણની ઉષ્ણતા માપનારું (યંત્ર, 'થર્મોમિટર')

**ગરમી-વાહક** વિ. [જુઓ 'ગરમી' + સં.] ઉષ્ણતાને લઈ જનારું, 'ગૂડ-કન્ડક્ટર ઑફ હીટ'

**ગરમું(-મું)** ન. ઢાંકણાવાળી પહોળી બેઠા ઘાટની તપેલી કે ડાબડો, ગરમો (જેમાં રોટલી રાખવામાં આવે છે.)

**ગરમેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'ગરમર.'

**ગરમો** પું જુઓ 'ગરમ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ગરમાવો. (૨) જુઓ 'ગરમું.'

**ગરર** ક્રિ.વિ. [રવા.] જલદી, એકદમ [જવું એ

**ગરર-ગદ** ક્રિ.વિ. [રવા.] ઝડપથી મોઢામાં નાખી ઓગાળી

**ગરલ¹** ન. [સં.] ઝેર, વિષ

**ગરલ²** ન. ઘાસનો પૂળો

**ગરલ³** (-લ્ય) સ્ત્રી. ગિલોડી, ગરોળી

**ગરલ્લી** પું. [રવા.] ગળામાંથી નીકળતો ઘોઘરો સાદ

**ગરવરવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ઊંચાનીચા થવું, અધીરા થવું, ઉત્સુક બનવું. **ગરવરાવું** ભાવે., ક્રિ. **ગરવરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગરવરાવવું, ગરવરાવું** જુઓ 'ગરવરવું'માં.

**ગરવાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગરવું[1]' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ગરવાપણું, મોટાઈ, મહત્તા

**ગરવાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ગળગળા થવું. (૨) (લા.) કામ કાઢી લેવા કરુણ સ્વરે બોલવું

**ગરવું[1]** વિ. [સં. गुरुक- > પ્રા. गुरुअ-] ગૌરવ ધરાવનારું. (૨) ગંભીર અને ઉદાર સ્વભાવનું, મોટા દિલનું

**ગરવું[2]** જુઓ 'ગરસું.' [ક્રિ.

**ગરવું[3]** અ.ક્રિ. [સૌ.] પેસવું, દાખલ થવું, ગરાવું. ભાવે.,

**ગરવું[4]** અ. ક્રિ. [સં.] ખરી પડવું

**ગરવેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એ નામનો એક વેલો

**ગરશૈયા** સ્ત્રી. ચકલી

**ગરશ્રી** સ્ત્રી. એ નામની એક માછલી

**ગરંડ** (ગરણ્ડ) પું. ઘંટીનું થાળું

**ગરા[1]** સ્ત્રી. કૂકડવેલ [ભારી

**ગરા[2]** સ્ત્રી. ઘાસ કાપવાની કાતર. (૨) ઘાસના પૂળાની

**ગરાડ** પું. ચારે બાજુ ઓછી ઘેરી લેવાની સ્થિતિ, ઘેરો

**ગરાઢ[1]** વિ. [સં. गुरु દ્વારા] મોટું

**ગરાઢ[2]**, **-ડો** પું. ખાડો. (૨) ખીણ. (૩) ઢાળ. (૪) ચીલો

**ગરાડી[1]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગરડ' + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચીલો, ગાડામાર્ગ

**ગરાડી[2]** જુઓ 'ગરેડી.'

**ગરાડી[3]** વિ. વ્યસની, અંધાણી, વ્યસનમાં ચકચૂર રહેનારું

**ગરાડુ** સ્ત્રી. એ નામની એક ભાજી

**ગરાડો[1]** જુઓ 'ગરાડ.[2]' (૨) મકાન બાંધવા કરવામાં આવતો પાયાનો ઊંડો ખાડો

**ગરાડો[2]** પું. વાછડાં વગેરેને છાસ પાવાની વાંસની નાળ

**ગરાણું** ન. રાવ, ફરિયાદ

**ગરાણો** પું. રંગરેજ, રંગારો

**ગરાદ** (-દ્ય) સ્ત્રી. સંઘાડે ઉતારેલી અથવા સિમેન્ટ વગેરેની કરેલી થાંભલી. (૨) રવેશના કઠેરામાં અથવા કબાટમાં નાખવામાં આવતી ભમરી. (૩) સળિયો. (૪) કઠેરો. (૫) માપવાનું એક સાધન, ગજ

**ગરાની** સ્ત્રી. અપચો, અદહજમી. (૨) ઉદાસીનતા. (૩) અછત. (૪) વધારે ભાવ, મોંઘાઈ. (૫) સ્ત્રીને સુવાવડમાં થતો એક રોગ

**ગરાબ** ન. નાની હોડી

**ગરાયું** ન. એ નામનું એક ઘરેણું

**ગરાયો[1]** પું. બોરડીનાં સૂકાં જાળાંનો સમૂહ

**ગરાયો[2]** પું. સોનીનું એ નામનું એક ઓજાર

**ગરાવું** જુઓ 'ગરવું'માં. [સૌ.]

**ગરાશિ(-સિ)ય(-યે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગરાશિ(-સિ)યો' + ગુ. 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગરાસિયા વર્ગની સ્ત્રી

**ગરાશિ(-સિ)યો** પું. [જુઓ 'ગરાસ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] રાજવંશી ભાયાત કે સગો (જેને ગામ-ગરાસ ભેટ મળ્યાં હોય તેવો)

**ગરાસ** પું. [સં. ग्रास, અર્વા. તદ્ભવ] નિભાવને માટે રાજ્ય તરફથી રાજ-વંશ વા ભાયાત કે સગાસંબંધીને યા વીરતાને માટે હરકોઈને મળતો ગામ. સીમનો ભાગ, જાગીર. [૦ જવો (રૂ. પ્ર.) નુકસાન થવું, લૂંટાઈ જવું. ૦ બંધાવવો (-બન્ધાવવો), ૦ બંધાવી દેવો (-બન્ધાવી-) (રૂ. પ્ર.) મોટો લાભ ખટાવવો]

**ગરાસ-ખાતું** ન. [+ જુઓ 'ખાતું.'] ગરાસી જમીનના વહીવટ ઉપર દેખરેખ રાખતું સરકારી ખાતું

**ગરાસ(-સે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગરાસ' + ગુ. 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય], **ગરાસણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગરાસ' + ગુ. 'અણી' સ્ત્રીપ્રત્યય]. જુઓ 'ગરાશિયણ.'

**ગરાસ-દાર** વિ. [જુઓ 'ગરાસ' + ફા. પ્રત્યય] જુઓ 'ગરાશિયો.'

**ગરાસદારી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ગરાસ હોવાપણું

**ગરાસિય(-યે)ણ** (-ણ્ય) જુઓ 'ગરાશિયણ.'

**ગરાસિયો** જુઓ 'ગરાશિયો.'

**ગરાળો** પું. ગોળ રાંધનાર મજૂર

**ગરિમા** સ્ત્રી. [સં., પું.] ગૌરવ, મહત્તા. (૨) આઠ સિદ્ધિઓમાંની એક–મોટો આકાર ધારણ કરવાની શક્તિ

**ગરિયલ** પું. એ નામનું એક પક્ષી

**ગરિયા** સ્ત્રી. એ નામની એક માછલી

**ગરિયા-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'વેલ.'] એ નામનો એક જંગલી વેલો

**ગરિયો** પું. ભમરડો. (૨) કંપાસ જેવું એક સાધન. (૩) ધમણને ખેંચવાની સાંકળને છેડે જોડેલું લાકડું. (૪) ત્રણ દોરડાં ભેળાં કરી જાડું દોરડું બનાવવા વચ્ચે ત્રણ હાંસવાળું વપરાતું એક લાકડું. (૫) પાયાનો વચલો પેટાળવાળો ભાગ [જબરું

**ગરિષ્ઠ[1]** વિ. [સં.] ખૂબ વજનદાર. (૨) ખૂબ મોટું, ભારે

**ગરિષ્ઠ[2]** વિ. [જુઓ 'ગળ્યું'–એનું સં. ગુરુના 'ગરિષ્ઠ' ના સાદૃશ્યે ઊભું કરેલું રૂપ] ખૂબ ગળ્યું. (૨) પચવામાં ખૂબ ભારે પડે તેવું

**ગરી[1]** સ્ત્રી. નાળિયેરનો ગર, ટોપરું

**ગરી[2]** સ્ત્રી. કૂકડવેલનું એક નામ

**ગરીડું** પું. ઉપર સાંકડો અને નીચે પહોળો હોય તેવો કોઈ પ્રકારનો થાંભલો

**ગરીબ** વિ. [અર.] નિર્ધન, અકિંચન. (૨) સ્વભાવે રાંક, નરમ સ્વભાવનું. [૦નો માળવો (રૂ. પ્ર.) ગરીબને ન્યાલ કરનાર માણસ]

**ગરીબ-ખાનું** ન. [+ જુઓ 'ખાનું.'] ગરીબોને રાખવાનું મકાન. (૨) (વિવેકમાં) પોતાનું ઘર

**ગરીબ-ગ(-ગુ)રબું** વિ. [અર. 'ગરીબ'નું બ. વ. 'ગુરબા,'–દ્વિર્ભાવ] તદ્દન રાંક, વદન ગરીબ

**ગરીબડું** વિ. [+ ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ગરીબ.'

**ગરીબ-ન(-નિ)વાજ** વિ. [+ફા. ગરીબ્-નિવાઝ્], **ગરીબ-પરવર** જુઓ [અર. ગરીબ્-પર્વર્] ગરીબોને પાળનાર, ગરીબોનો રક્ષક, ગરીબોનો બેલી

**ગરીબાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગરીબ' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.], **ગરીબી** સ્ત્રી. [અર.] ગરીબપણું, કંગાલિયત, નિર્ધનતા

**ગરીયસી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] વધારે ગુરુ, વધારે મોટી

**ગરીશ** વિ. હલકા કુળનું

**ગરુડ** ન. [સં., પું.] એ નામનું હિમાલય તરફ થતું એક મોટું પક્ષી, 'ઈગલ.' (૨) પું. પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે ભગવાન વિષ્ણુનું પક્ષી વાહન. (સંજ્ઞા.)

**ગરુડ-ગામી** વિ., પું. [સં., પું.] ગરુડ ઉપર સવારી કરનાર ભગવાન વિષ્ણુ

**ગરુડ-ધ્વજ** પું. [સં.] જેમાં ગરુડનું નિશાન આલેખેલ હોય તેવી ધ્વજા. (૨) (વિ., પું. જેમના રથની ધ્વજામાં 'ગરુડ'નું ચિહ્ન હતું તેવા (વિષ્ણુના નવમા અવતાર ગણાતા ભગવાન) શ્રીકૃષ્ણ [મણિ

**ગરુડ-પાચુ** પું. [સં. + અસ્પષ્ટ] નીલમ મણિ, મરકત

**ગરુડ-મંડલ**(-ળ) (-મણ્ડલ, -ળ) ન. [સં.] વિષુવાંશ ૨૭ થી ૩૧૦ વચ્ચેનો એ નામનો તારાઓનો એક સમૂહ

**ગરુડ-મંત્ર** (-મન્ત્ર) પું. [સં.] સર્પનું ઝેર ઉતારવાનો તંત્ર-શાસ્ત્રમાંનો એક મંત્ર

**ગરુડ-રાજ** પું. [સં.] વિષ્ણુના વાહનરૂપ ગરુડ [વિષ્ણુ

**ગરુડ-વાહન** વિ., પું. [સં.] જેનું વાહન ગરુડ છે તેવા ભગવાન

**ગરુડ-વ્યૂહ** પું. [સં.] ગરુડના આકારે કરવામાં આવતી સૈન્યની એક વ્યૂહરચના

**ગરુડાગ્રજ** વિ., પુ. [સં. गरुड + अग्र-ज] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે ગરુડનો મોટો ભાઈ સૂર્યનો સારથિ અરુણ

**ગરુડા-મુદ્રા** સ્ત્રી. [સં.] બે હથેળીમાંનો ગરુડના ઘાટનો કરવામાં આવતો આકાર

**ગરુડારૂઢ** વિ., પું. [સં. गरुड+ आ-रूढ] જુઓ 'ગરુડ-વાહન.'

**ગરુડાસન** ન. [સં. गरुड+ आसन] ગરુડરૂપ આસન. (૨) વિ., પું. વિષ્ણુ ભગવાન

**ગરુડાસ્ત્ર** ન. [સં. गरुड + अस्त्र] ગરુડનો મંત્ર ભણી ફેંકવામાં આવતું કહેવાયેલું એક દિવ્ય અસ્ત્ર

**-ગરું** વ. જુઓ '-ગર' ત. પ્ર.

**ગરુ(-રો)ડો** પું. [સં. गुरु દ્વારા] અંત્યજ ગણાતા વર્ણનો બ્રાહ્મણ ગોર–એવી બ્રાહ્મણ જ્ઞાતિનો પુરુષ

**ગરૂર** વિ. [અર. ગુરૂર્] અહંકારી, અભિમાની, મગરૂર

**ગરૂરી** સ્ત્રી. [અર. ગુરૂરી] અહંકાર, અભિમાન, મગરૂરી

**ગરેટ** (-ટચ) સ્ત્રી. આરસામાં બાંધેલી લાકડાની ટુકડી, ડૂતી. (વહાણ.)

**ગરેડવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ગાજવું, ગગડવું [ગરેડી જવું (રૂ. પ્ર.) ઊભા થવાની તાકાત ન હોવી] **ગરેડાવું** ભાવે., ક્રિ. **ગરેડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગરેડાવવું, ગરેડાવું** જુઓ 'ગરેડવું'માં.

**ગરેડાં** ન., બ. વ. રાક્ષસી–મોઢામાંના ખીલાથી કોઈ વસ્તુમાં પડતાં સામસામાં કાણાં

**ગરેડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગરેડો + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'ગરગડી.' (૨) દોરાની ફિરકી. [**૦ આર માગે છે** (રૂ. પ્ર.) છોકરો કે છોકરી પુખ્ત ઉંમરના થયાં છે.]

**ગરેડું** ન. ઊંટનું લીંડું

**ગરેડો**[1] પું. [રવા.] મોટો ગરગડો. (૨) પાણી ખેંચવાની નાની પાવડી. (૩) બાળકને દવા પાવાની ક્રિયા

**ગરેડો**[2] પું. મકાન ચણવા માટે કરવામાં આવતો પાયાનો ખાડો

**ગરે-બંદી** (-બન્દી) સ્ત્રી. અમદાવાદી કિનખાબની એક જાત

**ગરેબાન** ન. ડોક અને ગળું ઢંકાય તેવો પોશાક, ગલપટ્ટો

**ગરેવલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એ નામનો એક છોડ

**ગરેબા** પુ. જરૂરિયાત

**ગરેંટો** (ગરેંટો) પું એ નામનું એક ઝાડ

**ગરો**[1] પું. ચોમાસામાં પાણીથી પડેલો ખાડો

**ગરો**[2] પું. વહાણમાં પાછલા મોરા પાસે જડવામાં આવતુ ઊભું જાડું લાકડું, 'સ્ટર્ન–પોસ્ટ.' (વહાણ.)

**ગરોડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગરોડો + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ગરુડા-જ્ઞાતિની સ્ત્રી

**ગરોડો** જુઓ 'ગરૂડો.' [સ્ત્રી, સગર્ભા, ગર્ભવતી

**ગરોદર** (-રચ) વિ., સ્ત્રી. [સં. गुरु + उदर દ્વારા] ભારેવગી

**ગરોળ(-ળું)** (ગરોંળ,-ળું) ન. એ નામનું એક ઘાસ (વોકળા વગેરેને કાંઠે ઊગતું) [ગરોળી, ચિપકલી

**ગરોળી** (ગરોંળી) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. घरोलिआ] ગિલોડી, ઢેઢ-

**ગરોળું** (ગરોંળું) જુઓ 'ગરોળ.'

**ગર્ગ** પું. [સં.], **૦ જોશી** પું. [+ જુઓ 'જોશી.'] ભરદ્વાજ ઋષિના એ નામના ગોત્ર-ઋષિ, યાદવોના પુરોહિત એક પ્રાચીન ઋષિ. (સંજ્ઞા.) [એક ઘાસ

**ગર્ગવા** ન. ચોમાસામાં નીચાણની જમીનમાં થતું એ નામનું

**ગર્ગાચાર્ય** પું. [+ સં. आचार्य] જુઓ 'ગર્ગ.'

**ગર્ગુનારું** સ્ત્રી દૂધીની જાતની એક એ નામની વેલ

**ગર્જન** ન., -ના સ્ત્રી. [સં.] ગરજવું એ, ગરજવાની ક્રિયા

**ગર્જવું** અ. ક્રિ. [સં. गर्ज्–તત્સમ] જુઓ 'ગરજવું.' **ગર્જાવું** ભાવે., ક્રિ. **ગર્જાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગર્જારવ** પું. [સં. गर्ज + आ-रव] જુઓ 'ગર્જન.'

**ગર્જાવવું, ગર્જાવું** જુઓ 'ગર્જવું'માં.

**ગર્જિત** વિ. [સં.] ગર્જના કરી ઊઠેલું. (૨) તાડૂકી ઊઠેલું. (૩) ન. જુઓ 'ગર્જન.' [પાટડો

**ગર્ડર** પું. [સં.] લોખંડનો મોભ કે આડું, લોખંડનો ઘાટીલો

**ગર્ત** પું. [સં., પું., ન.], -ર્તા સ્ત્રી. [સં.] ખાડો

**ગર્દ** સ્ત્રી [ફા.] જુઓ 'ગરદ.'

**ગર્દભ** પું. [સં.] ગધેડો. (૨) (લા.) મૂર્ખ

**ગર્દભિકા, ગર્દભી** સ્ત્રી. [સં.] ગધેડી. (૨) (લા.) મૂર્ખ સ્ત્રી

**ગર્દવું** સ. ક્રિ. જુઓ 'ગરદવું.' **ગર્દાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ગર્દાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગર્દાબાદ** ન. [ફા. ગર્દ્ + આબાદ્] ધૂળિયું શહેર (જહાંગીર બાદશાહે 'અમદાવાદ'નું વિશેષણ પ્રયોજેલું.)

**ગર્દાવવું, ગર્દાવું** જુઓ 'ગર્દવું'માં.

**ગર્ભ** પું. [સં.] પશુ-પક્ષી-માનવ વગેરે પ્રાણીઓની માદા–સ્ત્રી જાતિમાં નર-સંયોગથી રહેતા બીજનો વિકસિત આકાર. (૨) ફળોનાં કોટલાંની અંદરનો સુકોમળ ભાગ, ગર. (૩) નાટચ-રચનાની પાંચ સંધિઓમાંની એક સંધિ (જેમાં વસ્તુનો વિકાસ હોય છે.) (નાટ્ય.) [**૦ પડવો** (રૂ. પ્ર.) કસુવાવડ થવી. **૦ પાડવો** (રૂ. પ્ર.) ગર્ભપાત કરાવવો. **૦ મૂકવો, ૦ મેલવો** (રૂ. પ્ર.) ગર્ભાધાન કરવું. **૦ રહેવો** (-રેઃવો) (રૂ. પ્ર.) ગર્ભાધાન થવું. **૦ હોવો** (રૂ. પ્ર.) સગર્ભા સ્થિતિમાં હોવું **-ર્ભે આવવું** (રૂ. પ્ર.) પાકવાની તૈયારીમાં આવવું, કણે ચડવું]

**ગર્ભ-કણ** પું. [સં.] જુઓ 'ગર્ભ-શરીર.'
**ગર્ભ-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] ગર્ભાધાન થવાનો સમય
**ગર્ભ-કોશ(-ષ)** પું. [સં.] ગર્ભાશય, ગર્ભની કોથળી
**ગર્ભ-ગૃહ** ન. [સં., પું., ન.] જુઓ 'ગર્ભાગાર.'
**ગર્ભ-ઘાત** પું. [સં.] ગર્ભ-હત્યા
**ગર્ભઘાતી** વિ. [સં., પું.] ગર્ભ-હત્યા કરનારું
**ગર્ભ-ચલન** ન. [સં.] ગર્ભાશયમાં ગર્ભનું ફરકવું એ [માણસ
**ગર્ભ-ચોર** પું. [સં.] જન્મથી જ ચોરી કરવાની આદતવાળો
**ગર્ભ-જ** વિ. [સં.] ગર્ભમાંથી જન્મેલું [ગર્ભામૃત
**ગર્ભ-જલ(-ળ)** ન. [સં.] ગર્ભ અને ઓર વચ્ચેનું પાણી,
**ગર્ભ-જોગી** પું. [+સં. योगी, અર્વા. તદ્ભવ] જુઓ 'ગર્ભ-યોગી.'
**ગર્ભ-દ્વાર** ન. [સં.] મંદિર દેવાલય વગેરેમાંના ગર્ભાગારનું બારણું
**ગર્ભ-ધારણ** ન. [સં.] નર-માદાના સંયોગથી માદામાં ગર્ભ રહેવાની ક્રિયા કે સ્થિતિ [ગર્ભપાત
**ગર્ભ-ધ્વંસ (-ધ્વંસ)** પું. [સં.] ગર્ભાશયમાં ગર્ભનો નાશ. (૨)
**ગર્ભ-નાડિ, -ડી** સ્ત્રી. [સં.] માતાના ગર્ભાશયમાં માતાના લોહીમાંથી લઈ પોષણ આપનારી નાડી (જે ગર્ભની ડૂંટીને વળગી રહેલી હોય છે.)
**ગર્ભ-નિગ્રહ, ગર્ભ-નિરોધ** પું. [સં.] ગર્ભ રહેતો અટકાવવાની ક્રિયા, સંતતિ-નિયમન, ગર્ભ-રોધ
**ગર્ભ-પટલ** ન. [સં.] ગર્ભની આસપાસ વીંટળાઈ રહેલું કાચી પારદર્શક ચામડીનું પડ, ઓર [થવો, ગર્ભસ્રાવ
**ગર્ભ-પતન** ન. [સં.] અધૂરે મહિને ગર્ભનો અકુદરતી પાત
**ગર્ભ-પાત** પું. [સં.] જુઓ 'ગર્ભ-પતન'. (૨) અકુદરતી રીતે ગર્ભને જન્માવવો એ (જે ગર્ભ મરણ જ પામે છે.)
**ગર્ભ-પાતન** ન. [સં.] અકુદરતી રીતે ગર્ભને જન્માવવો એ (જે ગર્ભ મરણ જ પામે છે.)
**ગર્ભપાતી** વિ. [સં., પું.] ગર્ભનો પાત કરાવનાર
**ગર્ભ-પોષણ** ન. [સં.] ગર્ભને પોષવાની ક્રિયા
**ગર્ભ-પ્રસવ** પું., **ગર્ભ-પ્રસૂતિ** સ્ત્રી. [સં.] ગર્ભની પ્રસૂતિ, ગર્ભનો જન્મ
**ગર્ભ-બિંદુ (-બિન્દુ)** ન. [સં., પું.] પુરુષના વીર્ય સાથે એકાત્મક થયેલું સ્ત્રીનું રજ, 'એગ-સેલ' [જુઓ 'ગર્ભાગાર.'
**ગર્ભ-મંડપ (-મણ્ડપ)** પું., **ગર્ભ-મંદિર (-મન્દિર)** ન. [સં.]
**ગર્ભ-મોક્ષ** પું., **ગર્ભ-મોચન** ન. [સં.] ગર્ભની પ્રસૂતિ
**ગર્ભ-યાતના** સ્ત્રી. [સં.] જીવને ગર્ભદશામાં અનુભવવું પડતું દુઃખ
**ગર્ભ-યોગી** પું. [સં.] પૌરાણિક આખ્યાયિકા પ્રમાણે કૃષ્ણ દ્વૈપાયન વ્યાસના (જન્મથી જ યોગી) પુત્ર-શુકદેવ
**ગર્ભ-રોગ** પું. [સં.] ગર્ભાશય સાથે મૂળમાં સંબંધ હોઈ થતો વાઈ નો રોગ, ફેફરું, ગર્ભ-વ્યાધિ, 'હિસ્ટિરિયા'
**ગર્ભ-રોધ** પું. [સં.] જુઓ 'ગર્ભ-નિગ્રહ.'
**ગર્ભ-વચન** ન. [સં.] ગર્ભમાં હોય ત્યારે ગર્ભાશયની પીડામાંથી મુક્તિ માગતું કલ્પેલું ગર્ભસ્થ જીવનું વેણ
**ગર્ભવતી** વિ., સ્ત્રી. [સં.], **ગર્ભવંતી (-વન્તી)** સ્ત્રી. [સં. गर्भवती > પ્રા. °वंती] ગર્ભ ધારણ કર્યો છે તેવી માદા કે સ્ત્રી, સગર્ભા
**ગર્ભ-વાક્ય** ન. [સં.] જુઓ 'ગર્ભ-વચન.'
**ગર્ભ-વાસ** પું. [સં.] જીવાત્માથી માતાના ગર્ભમાં રહેવાની સ્થિતિ
**ગર્ભ-વિજ્ઞાન** પું. [સં.] જીવાત્માની ગર્ભમાં રહેવાની સ્થિતિ
**ગર્ભ-વિજ્ઞાન** ન., **ગર્ભ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ગર્ભ રહેવાથી લઈ પ્રસૂતિ થાય ત્યાંસુધીની પ્રક્રિયાનો ખ્યાલ આપતું શાસ્ત્ર, 'એમ્બ્રિયોલૉજી' [જવું એ
**ગર્ભ-વિવર્તન** ન. [સં.] ગર્ભાશયમાં ગર્ભનું ઊલટું થઈ
**ગર્ભ-વૃદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] ગર્ભાશયમાં ગર્ભનો થતો વિકાસ
**ગર્ભ-વ્યાધિ** પું., સ્ત્રી. [સં., પું.] જુઓ 'ગર્ભ-રોગ.'
**ગર્ભ-શરીર** ન. [સં.[ ગર્ભકણ, જ્યોતિબીજ
**ગર્ભ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] જુઓ ગર્ભ-વિજ્ઞાન.'
**ગર્ભ-શ્રીમત્તા** સ્ત્રી. [સં.] ગર્ભમાં હોય ત્યારથી જ ધનિક દશા, ગર્ભ-શ્રીમંતાઈ
**ગર્ભ-શ્રીમંત (-મન્ત)** વિ. [સં. गर्भ + श्रीमत् > પ્રા. °मन्त] ગર્ભમાં હોય ત્યાંથી જ ધનિક (માબાપની ધનિકતાને કારણે) શ્રીમંત માબાપને ત્યાં જન્મેલું [જુઓ 'ગર્ભ-શ્રીમત્તા.'
**ગર્ભ-શ્રીમંતાઈ (-મન્તાઈ)** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.]
**ગર્ભ-સંક્રમણ (-સઙ્ક્રમણ)** ન. [સં.] એક દેહનો ત્યાગ કરી જન્મ લેવા બીજા દેહમાં દાખલ થવું એ
**ગર્ભ-સંધિ (-સન્ધિ)** પું., સ્ત્રી. [સં., પું.] નાટ્ય-રચનામાંની પાંચ સંધિઓમાંની એક સંધિ (જ્યાં વસ્તુનો વિકાસ શરૂ થાય છે.)
**ગર્ભ-સ્થ, -સ્થિત** વિ. [સં.] ગર્ભમાં રહેલું
**ગર્ભ-સ્થાન** ન. [સં.] જુઓ 'ગર્ભાશય.'
**ગર્ભ-સ્થાપન** ન. [સં.] મૈથુન ક્રિયાથી સ્ત્રીના ગર્ભાશયમાં વીર્યનું સ્ત્રીના રજ સાથેનું એકાત્મીકરણ કરવાની ક્રિયા
**ગર્ભ-સ્પંદન (-સ્પન્દન)**, **ગર્ભ-સ્ફુરણ** ન. [સં.] ગર્ભનું ફરકવું એ [કસુવાવડ
**ગર્ભ-સ્રાવ** પું. [સં.] અધૂરે મહિને ગર્ભનું ઝરી જવું એ,
**ગર્ભ-હત્યા** સ્ત્રી. [સં.] માતાના ગર્ભમાં હોય ત્યાંથી જ અકુદરતી રીતે જન્માવી બાળકનો કરવામાં આવતો નાશ
**ગર્ભાગાર** ન. [સં. गर्भ + अगार] મંદિર કે દેવાલયમાં જ્યાં દેવમૂર્તિ રહે છે તે ભાગ, ગર્ભગૃહ, ગભારો [જીવાત્મા
**ગર્ભાત્મા** પું. [સં. गर्भ + आत्मा] ગર્ભરૂપ દેહમાં રહેલો
**ગર્ભાધાન** ન. [સં. गर्भ + आ-धान] ગર્ભાશયમાં ગર્ભનું રહેવું એ. (૨) એ નામનો હિંદુઓના સોળ સંસ્કારોમાંનો એક સંસ્કાર [ઋતુકાલ
**ગર્ભાધાન-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] ગર્ભ ધારણ કરવાનો સમય,
**ગર્ભાધાન-નિગ્રહ, ગર્ભાધાન-નિરોધ, ગર્ભાધાન-રોધ** પું. [સં.] જુઓ 'ગર્ભ-નિરોધ.'
**ગર્ભાધાન-સંસ્કાર (-સંસ્કાર)** પું. [સં.] હિંદુઓના સોળ સંસ્કારોમાંનો એક સંસ્કાર
**ગર્ભામૃત** ન. [સં. गर्भ + अमृत] ગર્ભસ્થાનમાં ગર્ભ અને ગર્ભાશય વચ્ચેની ઓરમાંનું પ્રવાહી, ગર્ભ-જલ
**ગર્ભાવતરણ** ન. [સં. गर्भ + अव-तरण] ગર્ભનો જન્મ થવો એ
**ગર્ભાવસ્થા** સ્ત્રી. [સં. गर्भ-अव-स्था] જીવાત્માની ગર્ભમાં રહેવાની પરિસ્થિતિ
**ગર્ભાશય** ન. [સં. गर्भ + आ-शय. પું.] સ્ત્રી કે માદાના પેટમાં નીચેના ભાગમાં રહેલું ગર્ભને રહેવાનું સ્થાન, 'એમ્બ્રિયો'

**ગર્ભાશય-અર્બુદ** પું. [સં. સંધિ વિના] ગર્ભાશયમાં થતો રસોળીનો રોગ [ગાંઠનો રોગ
**ગર્ભાશય-ગ્રંથિ** (-ગ્રન્થિ) સ્ત્રી. [સં., પું.] ગર્ભાશયમાં થતી
**ગર્ભાશય-પ્રદર** પું. [સં.] ગર્ભાશયમાંથી પાણી વહી જવાનો એક રોગ [નારી સ્નાયુની પટ્ટી
**ગર્ભાશય-બંધન** (-બન્ધન) ન. [સં.] ગર્ભાશયને પકડી રાખ-
**ગર્ભાશય-ભ્રંશ** (-ભ્રંશ) પું. [સં.] ગર્ભાશયનું એના સ્થાન-માંથી ખસી પડવું એ [આવેલું દ્વાર, કમળ-મુખ
**ગર્ભાશય-મુખ** ન. [સં.] ગર્ભાશયની નીચેના ભાગમાં
**ગર્ભાશય-વક્રતા** સ્ત્રી. [સં.] ગર્ભાશયનું એના સ્થાન ઉપરથી એક બાજુ વાંકું થવું એ
**ગર્ભાશય-વરમ** પું. [+ જુઓ 'વરમ.'], **ગર્ભાશય-શોથ** પું. [સં.] ગર્ભાશયનો સોજો
**ગર્ભાશય-વિવર્તન** ન. [સં.] ગર્ભાશયનો સ્થાન ઉપરથી ફેરફાર થઈ જવો એ, ગર્ભાશયનું ઊથલી પડવું એ
**ગર્ભાસન** ન. [સં. गर्भ + आसन] યોગ-પ્રક્રિયામાં એ નામનું એક આસન. (યોગ.)
**ગર્ભાંક** (ગર્ભાઙ્ક) પું. [સં. गर्भ + अङ्क] નાટ્ય-રચનામાં ચાલુ કોઈ અંક વચ્ચે આવતો પેટા-અંક, પ્રવેશ-દૃશ્ય
**ગર્ભાંધ** (ગર્ભાન્ધ) વિ. [સં. गर्भ + अन्ध] ગર્ભમાં હોય ત્યાંથી જ આંખે આંધળું
**ગર્ભિણી** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ગર્ભવતી.'
**ગર્ભિણી-દોહદ** ન. [સં.] સગર્ભાને થતી ખાવાપીવા વગેરેની ખાસ પ્રકારની ઇચ્છા, ભાવો
**ગર્ભિત** વિ. [સં.] (લા.) અંદર રહેલું, છાનું, છૂપું. (૨) માર્મિક, અર્થસૂચક
**ગર્ભિત-તા** સ્ત્રી. [સં.] ગર્ભાધાન થયું હોવાપણું. (૨) રહસ્ય
**ગર્ભિતા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ગર્ભવતી, સગર્ભા
**ગર્ભોત્પત્તિ** સ્ત્રી. [સં. गर्भ + उत्पत्ति] ગર્ભનું માદા-માતાના પેટમાંથી બહાર આવવું એ
**ગર્ભોત્પન્ન** વિ. [સં. गर्भ-उत्पन्न] ગર્ભમાંથી બહાર જન્મ ધારણ કર્યો છે તેવું
**ગર્ભોદક** ન. [સં. गर्भ + उदक] ગર્ભાધાન થયા પછી ચાર પાંચ અઠવાડિયે થવા માંડતું ભ્રૂણ અને એના અંતરાવરણ વચ્ચેનું પાણી
**ગર્લ** સ્ત્રી. [અં.] છોકરી, છોરી, બાળા, કન્યા
**ગર્લ-ગાઇડ** સ્ત્રી. [અં.] સ્કાઉટ વગેરેમાં કામ કરતી કન્યા
**ગર્લ્સ-કૉલેજ** સ્ત્રી. [અં.] કન્યા-મહાશાળા
**ગર્લ્સ મિડલ સ્કૂલ** સ્ત્રી. [અં.] માધ્યમિક કન્યાશાળા
**ગર્લ્સ સ્કૂલ** સ્ત્રી. [અં.] કન્યા-પાઠશાળા, કન્યાશાળા
**ગર્લ્સ હાઇસ્કૂલ** સ્ત્રી. [અં.] ઉચ્ચ માધ્યમિક કન્યાશાળા
**ગર્વ** પું. [સં.] અભિમાન, અહંકાર, ગુમાન. [**૦ આવવો, ૦ ચડ(-ઢ)વો, ૦ થવો** (રૂ. પ્ર.) મદ ચડવો, મદીલા બનવું. **ઊતરવો, ૦ ગળવો, ૦ ભાંગી પડવો** (રૂ. પ્ર.) અભિમાનનો નાશ થવો, નરમ થઈ જવું]
**ગર્વ-ગંજન**[૧] (-ગઞ્જન) ન. [સં.] ગર્વનો નાશ
**ગર્વ-ગંજન**[૨] (-ગઞ્જન) વિ. [સં.] ગર્વનો નાશ કરનાર, ગર્વ, ઉતારનાર
**ગર્વ-ઘેલું** (-ઘેલું) વિ. [+ જુઓ 'ઘેલું.'] અભિમાનથી મદીલું બનેલું, ગર્વના પ્રબળ તોરવાળું, ગર્વ-પ્રમત્ત
**ગર્વ-દોષ** પું. [સં.] ગર્વને કારણે થતો દોષ. (જૈન.)
**ગર્વ-પ્રદ** વિ. [સં.] ગર્વ ઉત્પન્ન કરાવે તેવું, અભિમાની બનાવનારું
**ગર્વ-પ્રમત્ત** વિ. [સં.] જુઓ 'ગર્વ-ઘેલું.'
**ગર્વ-ભંજક** (-ભઞ્જક) વિ. [સં.] ગર્વનો નાશ કરાવનારું
**ગર્વ-ભંજન**[૧] (-ભઞ્જન) ન. [સં.] ગર્વનો નાશ
**ગર્વ-ભંજન**[૨] (-ભઞ્જન) વિ. [સં.] ગર્વનો નાશ કરનારું, ગર્વ-ભંજક
**ગર્વ-મત્ત** વિ. [સં.] જુઓ 'ગર્વ-ઘેલું.'
**ગર્વ-રાતું** વિ. [સં. गर्व-रक्तक- > પ્રા. रत्तअ-] ગર્વ કરવા-માં આનંદ લેતું, ગર્વીલું, ગર્વ ભરેલું
**ગર્વવંત** (-વન્ત) વિ. [સં. गर्व+वत् > પ્રા. वंत], **ગર્વવાન** વિ. સં.] गर्व-वान् પું.] ગર્વવાળું, ગર્વીલું, મગરૂર, અભિમાની, અહંકારી [વિનાશ, ગર્વ-ભંજન
**ગર્વ-વિનાશ** પું. [સં.] ગર્વનો કરવામાં આવતો કે આવેલો
**ગર્વ-વિનાશક, ગર્વ-વિનાશન** વિ. [સં.] ગર્વનો નાશ કરાવનારું, ગર્વ-ભંજક [રહેનારું
**ગર્વાધીન** વિ. [સં. गर्व + अधीन] હમેશાં અભિમાનમાં
**ગર્વાનંદ** (-નન્દ) પું. [સં. गर्व + आनन्द] અભિમાનનો આનંદ, અભિમાન રાખવામાં આવતો આનંદ
**ગર્વાભિમુખ** વિ. [સં. गर्व + अभि-मुख] હમેશાં ગર્વ કરનારું
**ગર્વાવેશ** પું. [સં. गर्व + आ-वेश] અભિમાનનો આવતો કે આવેલો વેગ કે તોર
**ગર્વાવેશી** વિ. [સં. गर्व + आवेशी પું.] ગર્વનો આવેશ આવ્યો છે તેવું, થોડા સમય માટે ગર્વ થયો છે તેવું
**ગર્વાળ** વિ. [સં. गर्व + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ગર્વ-વંત.'
**ગર્વિણી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ગર્વ કરનારી સ્ત્રી, ગર્વિતા
**ગર્વિત** વિ. [સં.] જુઓ 'ગર્વ-વંત.'
**ગર્વિતા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ગર્વિણી.'
**ગર્વિષ્ઠ** વિ. [સં.] ઘણું જ ગર્વીલું [અભિમાન
**ગર્વિષ્ઠ-તા** સ્ત્રી. [સં.] બહુ ગર્વવાનપણું, મગરૂરી, પ્રબળ
**ગર્વી** વિ., [સં., પું.], **ગર્વીલું** વિ. [સં. गर्व + ગુ. 'ઈલું' ત.પ્ર.] જુઓ 'ગર્વ-વંત.' [બોલ
**ગર્વોક્તિ** સ્ત્રી. [સં. गर्व + उक्ति] ગર્વનું વચન, અહંકારનો
**ગર્વોન્મત્ત** વિ. [સં. गर्व + उन्मत्त] જુઓ 'ગર્વ-ઘેલું.'
**ગર્હણ** ન. [સં.] નિંદા, ગીલા
**ગર્હણીય** વિ. [સં.] નિંદાપાત્ર, નિંદા કરાવવા લાયક, નિંદ્ય
**ગર્હણીય-તા** સ્ત્રી. [સં.] નિંદાપાત્ર હોવાપણું, ગર્હ્ય-તા
**ગર્હવું** સ. ક્રિ. [સં. गर्ह् તત્સમ; વ્યાપક નથી.] નિંદવું. ગર્હાવું કર્મણિ., ક્રિ. ગર્હાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**ગર્હા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ગર્હણ.'
**ગર્હાવવું, ગર્હાવું** જુઓ 'ગર્હવું'માં.
**ગર્હિત** વિ. [સં.] નિંદાયેલું, નિંદિત
**ગર્હ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'ગર્હણીય.'
**ગર્હ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ગર્હણીય-તા.'

**ગલ[1]** પું. માછલાં પકડવાનો આંકડો. (૨) કૂવામાં પડેલાં વાસણ કાઢવા માટેનો લોખંડના આંકડાઓનો ઝૂમખો, મીંદડી, બિલાડી. (૩) મોયડો. (વહાણ.). [૦ આપવો (રૂ.પ્ર.) પ્રલોભન આપવું]

**ગલ[2]** પું. ચલમમાંથી પિવાઈ ગયેલી—બળેલી તમાકુનો ગઠ્ઠો. (૨) દીવા કે બત્તીનો બળેલો મોગરો [ગુલબાસ

**ગલ[3]** પું. [ફા. 'ગલ્'-ફૂલ] ફૂલનો એ નામનો એક છોડ,

**ગલ[4]** ન. [અં.] એ નામનું એક પક્ષી

**ગલ-કટ** વિ.,પું. [હિં.] ગળું કાપનાર માણસ. (૨) ઢોરની કતલ કરનાર ખાટકી

**ગલ(-ળ)-કટ્ટુ, -ટ્ટું, -ટ્ટુ** વિ. [+ગુ. 'ઉ'-'ઉં' ત. પ્ર.] ગળું કાપનાર. (૨) (લા.) ક્રૂર, ઘાતકી [શક્તિ વિનાનું

**ગલ(-ળ) કટ્ટું** વિ. [જુઓ 'ગળવું' દ્વારા.] (લા.) ગળી ગયેલું,

**ગલ-કંઠ** (-કણ્ઠ) જુઓ 'ગલ-ગંડ.'

**ગલ-કંબલ** (-કમ્બલ) પું. [સં.] ગાય-બળદની ગળા નીચેની ગોદડી—ગોદડીના આકારની લટકતી ચામડી

**ગલકાતુ** પું. ગળા નીચે વાળના જથ્થાવાળો એક અપશુકનિયાળ ઘોડો

**ગલકી** સ્ત્રી. શાકનો એક ચોમાસુ વેલો

**ગલકું** ન. ગલકીનું લીસી છાલનું લંબડું ફળ

**ગલ-કોટ** પું. [સં. गल + જુઓ 'કોટ.[1]'] ઘોડાના સામાનનો ગળા નીચે આવતો એક ભાગ, કોટિયું

**ગલ-ખોડ** પું., -ડી સ્ત્રી., -ડો પું. [સં. गल + 'ખોડવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ઢોરના ગળે બાંધવાના અછોડાને છેડે ધાવણી જેવી ખોસવામાં આવતી લાકડાની પટ્ટી (નોંઝણું નેતરું વરત વગેરેમાં પણ આવી ધાવણી રાખવામાં આવે છે.) [ગળામાંનું દોરડું

**ગલ-ખોર** પું. [સં. गल દ્વારા.] ઘોડાને દોરી જવાનું એના

**ગલગડુ[1]** પું., ન. [જુઓ 'ગલ-ગંડ.'] ગળામાં થતો એક રોગ

**ગલગડુ[2]** ન. પશુઓના ગળા નીચેનું લટકતું ચામડું

**ગલગલ** પું. એ નામનું એક ઝાડ, પીળો શીમળો

**ગલગલ-આંગળી, ગલગલામણી** સ્ત્રી. એ નામની એક દેશી રમત, આંખ-મીંચામણી

**ગલગલિયું** ન. [રવા. 'ગલગલી' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.], **ગલગલી** સ્ત્રી. [રવા.] શરીરનાં મર્મસ્થાનોમાં આંગળીઓ ઘોંચવાથી થતી હર્ષની લાગણી, ગલી, ગલીપચી

**ગલ(-ળ)-ગંડ** (-ગણ્ડ) પું. [સં.] ગળામાં ગાંઠા થવાનો રોગ. (૨) લાપોટિયું, ગાલપિચોરિયું

**ગલ-ગંડિકા** (-ગણ્ડિકા) સ્ત્રી. [સં.] પડજીભ, 'ઉલુકવા'

**ગલ-ગંડુ** (-ગણ્ડુ) પું. [સં. गल-गण्ड + ગુ. 'ઉ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ગલ-ગંડ.' [ભોંકી ઘાગું કરનારી સ્ત્રી

**ગલ-ગુંડી** (-ગુણ્ડી) સ્ત્રી. [સં. गल દ્વારા] ગળામાં કટાર

**ગલ-ગોટ** પું. .[ફા. ગુલ્ + જુઓ 'ગોટો.'] ગલગોટાનો છોડ—એક ફૂલ-છોડ

**ગલગોટિયો** પું. દિવાળિયો

**ગલગોટો** પું. [જુઓ 'ગલ-ગોટ.] ગલગોટાનું ફૂલ

**ગલગોલ** જુઓ 'ગંગલ.' [ગાંઠામાંની પ્રત્યેક ગાંઠ

**ગલ-ગ્રંથિ** (-ગ્રન્થિ) સ્ત્રી. [સં., પું.] ગળાની અંદરની બે

**ગલ-ચશ્મ** ન. [ફા. ગુલ્ + ચશ્મ્] એ નામનું એક પક્ષી

**ગલચી** સ્ત્રી. કોડીનાર પાસે સમુદ્રમાં થતી એ નામની માછલી

**ગલ(-ળ)-ચોપડી** (-ચોપડી) જુઓ 'ગોળ-ચોપડી.'

**ગલ-(-ળ)-જીભી** સ્ત્રી. [સં. गल-जिह्वा > પ્રા. गल-जिब्भा] +.ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય.] કાંટાળાં પાંદડાંવાળી એ નામની એક વનસ્પતિ

**ગલ(-ળ)-ટૂંપો** પું. [સં. गल + જુઓ 'ટૂંપો.'] (લા.] સોનાનું ગળાની હાંસડી જેવું એક ઘરેણું

**ગલડૂન** ન. એક જાતનું પ્રાણી (માંસ ખાનારું)

**ગલઢું** જુઓ 'ગરઢું.'

**ગલઢેરું** જુઓ 'ગરઢેરું'

**ગલઢેરો** જુઓ 'ગરઢેરો.'

**ગલત** વિ. [અર.] પાયા વગરનું, અસત્ય, જૂઠું, ખોટું

**ગલ(-ળ)ત-કોઢ** પું. [સં. गलत् વર્ત. કૃ. + 'કોઢ'] જેમાં પાણી પરુ વગેરે ચાલ્યું જતું હોય તેવો કોઢનો રોગ

**ગલ(-ળ)ત-કોઢિયું** વિ. [ + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ગલત કોઢવાળું

**ગલત-ખાતું** ન. [જુઓ 'ગલત' + 'ખાતું.'] ઉઘરાણી વસૂલ ન થાય તેવું હિસાબખાતું, ડૂબતું ખાતું

**ગલ(-ળ)તની** સ્ત્રી. [સં. गल દ્વારા] બળદના ગળા ઉપરની ઘોંસરી સાથે બાંધેલી દોરી કે દોરડું

**ગલતી[1]** સ્ત્રી. [અર.] ભૂલ, ચૂક

**ગલતી[2]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગલતો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ·નાનો ગલતો, ગોળ પાનાવાળું સુતારનું એક ઓજાર

**ગલ-તૂરી** સ્ત્રી. એ નામનો એક છોડ

**ગલ-તૂરો** પું. એ નામનું એક કાંટાવાળું નાનું ઝાડ

**ગલતો** પું. બહારથી ગોળ હોય તેવો ઘાટ, દીવાલનો બહાર કાઢેલો કંદોરો. (૨) બારસાખમાં કામ આવતો લાકડાનો ટુકડો [એક ગાંઠ

**ગલ-તોડી** સ્ત્રી. [સં. गल्ल દ્વારા] ગાલના મધ્યભાગમાં થતી

**ગલ-તોરણિકા** સ્ત્રી. [સં.] ગળાના આગળના દ્વારની બાજુએ આવેલો તોરણ જેવો લાગતો અવયવ

**ગલ-તોરો** પું એ નામનું એક વૃક્ષ, સંધેસડો

**ગલત્કુષ્ઠ** પું. [સં.] જુઓ 'ગલત-કોઢ.'

**ગલ-થલ** ન. [સં. गल-स्थल] ગળું, કંઠ, ગરદન [પાપડી

**ગલ-ધાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોળ' + ધાણી.'] ધાણીની ગોળ-

**ગલન** ન. [સં.] ઓગળી જવું એ. (૨) નીચે ટપકતા રહેવું એ

**ગલન-પાત્ર** ન. [સં.] ઓગાળવા માટેનું ઠામ

**ગલન-બિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [સં., પું.] જુઓ 'ગલનાંક.'

**ગલન-વિધિ** પું., સ્ત્રી. [સં.,પું.] ઓગાળવાની વિધિ કે પ્રક્રિયા

**ગલન-શીલ** વિ. [સં.] ઓગળવાના સ્વભાવનું

**ગલનાંક** (-નાઙ્ક) પું. [સં. गलन + अङ्क] ઓગળવાની સ્થિતિએ પહોંચવાનો આંક, દ્રવ-બિંદુ, 'મેલ્ટિંગ પોઇન્ટ'

**ગલનીય** વિ. [સં.] ઓગળવા જેવું. (૨) નીચે ટપકતું રહે તેવું

**ગલનીય-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઓગળવાનો ગુણ. (૨) ટપકવાનો ગુણ

**ગલપચી** સ્ત્રી. [રવા.] જુઓ 'ગલગલિયું.'

**ગલ-પટો(-ટ્ટો)** પું. [સં. गल + જુઓ 'પટો,-ટ્ટો.'] ગળે બાંધવાનું પહોળા પાટા જેવું વસ્ત્ર, 'મફલર'

**ગલ-પાક** પું. [સં.] ગળું પાકી જવાનો એક રોગ
**ગલ(-ળ)-પાપડી** જુઓ 'ગોળ-પાપડી.'
**ગલ-ફેડ** પું. [સં. ગલ + જુઓ 'ફેડવું.'] કાન અને ગળાની વચ્ચે થતો સોજાનો રોગ
**ગલફોરું** જુઓ 'ગલોફું.'
**ગલ-બકડિયું** ન. સ્ત્રીઓને પહેરવાનું ઊનનું એક કપડું
**ગલબત** (-ત્ય) સ્ત્રી. હોડી
**ગલબલ** (ગલ્ય-બલ્ય) સ્ત્રી. [રવા.], **ગલબલો** પું. [જુઓ 'ગલબલ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કલબલ, કોલાહલ, શોરબકોર
**ગલ(-ળ)-બંધ** (-બન્ધ) પું. [સં., સર૦ ફા. ગલ્-બન્દ્] જુઓ 'ગલ-પટો.' [એક ઊની કપડું
**ગલ-બાંધણું** ન. [જુઓ 'બાંધણું' દ્વારા.] સ્ત્રીઓનું એ નામનું
**ગલ-બિલ** ન. [સં.] કંઠની બારી, ગળાનું દ્વાર
**ગલબું** ન., **-બો** પું. [જુઓ 'ગુલ-બાંગ.'] અફવા, ગપ, ગુલબાંગ. (૨) શોરબકોર, પોકાર, બૂમરાણ. (૩) મધ્યમ કદનો ફટાકડો. (૪) એ નામનું એક ફૂલ-ઝાડ
**ગલ-મેંદી** (-મેં'દી) સ્ત્રી. [ + જુઓ 'મેંદી.'] એક જાતની સુગંધી મેંદી
**ગલ-રેંટો** (-રેં'ટો) પું. એક જાતની જામનગરમાં થતી હતી તે સાડી
**ગલ-રોગ** પું. [સં.] ગળાનો વ્યાધિ
**ગલવટ**¹ વિ. [જુઓ 'ગલ' દ્વારા.] ગાલ નીચેનું. (૨) મુલાયમ. (૩) સુંદર
**ગલવટ**² વિ. [જુઓ 'ગુલ' દ્વારા.] ફૂલોની ભાતવાળું
**ગલવાવવું** જુઓ 'ગલવાવું'માં. [પ્રે., સ. ક્રિ.
**ગલવાવું** અ. ક્રિ. [સુ.] છોભીલા પડવું, શરમાવું. **ગલવાવવું**
**ગલ-વિદ્રધિ** પું. [સં.] ગળામાં સોજો થઈ આવવાનો એક રોગ, ગલ-શોથ
**ગલ(-ળ)-શુંડિકા** (-શુણ્ડિકા), **ગલ(-ળ)-શુંડી** (-શુણ્ડી) સ્ત્રી. [સં.] તાળવામાં થતો એક રોગ
**ગલ-શોથ** પું. [સં.] જુઓ 'ગલ-વિદ્રધિ.'
**ગલ-સરી** સ્ત્રી. [સં. गल દ્વારા] ગળાની એક પ્રકારની સોનાની માળા, કંઠશ્રી [લાપોટિયું
**ગલ(-ળ)-સૂણું** ન. [સં. गल દ્વારા] ગાલ ઉપરનો સોજો,
**ગલ-સ્તન** ન. [સં.] બકરીના ગળાનું આંચળ
**ગલ(-ળ)-સ્થલ**(-ળ) ન. [સં.] ગળાનો કંઠનો ભાગ
**ગલ-હસ્ત** પું. [સં.] (લા.) ગળું પકડી ધક્કો મારવો એ
**ગલહસ્તિત** વિ. [સં.] ગળેથી પકડી ધક્કો મારી કાઢી મૂકવામાં આવેલું
**ગલાળિયું** વિ. ગંદકીમાં પડેલું, ગંદું
**ગલાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગળવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] પ્રવાહી-રૂપ બનાવેલું દ્રાવણ
**ગલાણો** પું. શેરડીનો રસ ઉકાળવાની મોટી કડાઈ
**ગલાલ** જુઓ 'ગુલાલ.'
**ગલાવ** પું., **-વટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગળવું' દ્વારા.] જુઓ 'ગલાઈ.'
**ગલાસડું** વિ. સડી ગયેલું
**ગલાસ્થિ** ન. [સં. गल+ अस्थि] ગળાનું હાડકું

**ગલાંઠું** ન. ઘાસના પૂળા કે ગંજીમાંથી છૂટું પાડેલું કે પડેલું ઘાસ
**ગલાં-તલાં** ક્રિ. વિ. [રવા.] જુઓ 'ગલ્લાં-તલ્લાં.'
**ગલિત** વિ. [સં.] ઓગળી ગયેલું. (૨) ટપકી પડેલું
**ગલિતક** ન. [સં.] એ નામનો એક નૃત્તપ્રકાર, છલિતક. (નાટ્ય.)
**ગલિત-દંત** (-દન્ત) વિ. [સં.] દાંત પડી ગયા છે તેવું, બોખું
**ગલિત-નયન** વિ. [સં.] આંખોનું તેજ હરાઈ ગયું છે તેવું, આંધળું
**ગલિત-યૌવન** વિ. [સં.] જુવાની પૂરી થઈ ગઈ છે તેવું
**ગલિત-યૌવના** વિ., સ્ત્રી. [સં.] જુવાની પૂરી થઈ ગઈ છે. તેવી સ્ત્રી
**ગલિયારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગલિયારું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાની સાંકડી ગલી [વચ્ચેની સાંકડી નવેરી
**ગલિયારું** ન. [જુઓ 'ગલી²' + ગુ. 'આરું' ત. પ્ર.] બે દીવાલ
**ગલી**¹ સ્ત્રી. [રવા.] જુઓ 'ગલગલિયું.'
**ગલી**² સ્ત્રી. [હિં.] સાંકડી નાની શેરી
**ગલી-કૂ(-કૂં, -ચૂં)ચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગલી²' + 'કૂચી.'] યાદ ન રહે તેવી તે તે નાની વાંકીચૂંકી ગલી
**ગલી ગલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગલી¹'-દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ગલગલિયું.'
**ગલીચ** વિ. [અર. જાડું, ઘટ્ટ] (લા.) ગંદું, મેલું. (૨) અશ્લીલ, ભૂંડું. (૩) અશુદ્ધ, નાપાક
**ગલીચી** સ્ત્રી. [ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ગલીચપણું
**ગલીચો** જુઓ 'ગાલીચો.'
**ગલી-પચી** સ્ત્રી. [રવા.] જુઓ 'ગલગલિયું.'
**ગલુ** ન. જુઓ 'ગલૂડિયું.'
**ગલુ ગલુ** કે.પ્ર. ગલૂડિયાંને બોલાવવાનો ઉદ્ગાર
**ગલુ-તલું** વિ. ગલ્લાં-તલ્લાંવાળું, આડું અવળું બોલનારું
**ગલૂક ગલૂક** ક્રિ. વિ. [રવા.] ગબડતું હોય એમ
**ગલૂડિયું** ન. ['ગલૂડું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **ગલૂડું** ન. [જુઓ 'ગલુ'+ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] કૂતરીનું બચ્ચું, કુરકુરિયું, ભટોળિયું
**ગલૂ(-લૂ)-બંદ, -ધ** (ગલ્-બન્દ, -ન્ધ) પું. [જુઓ 'ગળું + ફા. 'બન્દ્' > 'બંધ.'] ગલપટો. (૨) ગળાનું એ નામનું એક ઘરેણું
**ગલેચી** સ્ત્રી. [સં. गल દ્વારા] નાનાં બાળકની કાનટોપી, કલેંતું. (૨) ઢોરને ગળે થતું એક જાતનું ગૂમડું
**ગલેટો** પું. સ્ત્રીઓને પહેરવાનું એક ઊની કપડું
**ગલેપ** જુઓ 'ગલેફ.'
**ગલેપાસ** પું. લાકડાની જાડાઈ માપવાનું એક જાતનું સાધન
**ગલેફ(-પ)** પું. [અર. ગિલાફ્] ઢાંકવાનું વસ્ત્ર, ઓછાડ, ચાદર. (૨) તકિયા ગાદલાં વગેરેની ખોળ
**ગલેફિયું** ન. [જુઓ 'ગલેફી' + ગુ. ઇયું' ત. પ્ર.], **ગલેફી** સ્ત્રી. એક જાતનું ભજિયું
**ગલેફું** જુઓ 'ગલોફું.'
**ગલેરી** સ્ત્રી. એ નામનું એક સુશોભિત વૃક્ષ, પીળો શીમળો
**ગલેલી** સ્ત્રી. તાડિયાંમાંનો ગર
**ગલો(-લો)ટિ(-ઠિ)યું** જુઓ 'ગુલાંટિયું.'
**ગલોહું** જુઓ 'ગલોફું.'
**ગલોફી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગલોફું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) ગલોફાના આકારની ચણતરની કમાન

**ગલો(-લે)ફું** ન. [જુઓ 'ગાલ' દ્વારા.] ગાલની અંદરનું ઉપસાવેલું બેઉ બાજુનું તે તે પોલાણ. (૨) (લા.) ત્રણે બિંદુઓથી કરવામાં આવેલો કમાનનો પડખાનો ભાગ

**ગલોલ** સ્ત્રી. [ફા. ગુલૂલહ્] ભોતરના ઘાટનું પથ્થરની ગોળી વગેરે ફેંકવાનું હથિયાર, ગોફણ. (૨) ગોફણથી ફેંકાતી ગોળી કે ગલોલો [ગલોલો

**ગલોલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગલોલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો

**ગલોલો** પું. [ફા. ગુલૂલહ્] ગલોલમાં છોડવામાં આવતો નાનો ગોળો. (૨) તોપમાં ફેંકવામાં આવતો વિનાશક ગોળો

**ગલ્પ** પું. [હિં.] ટૂંકી વાર્તા. (૨) નવલિકા

**ગલ્ફ-સ્ટ્રીમ** પું. [અં.] અખાતમાંનો પાણીનો પ્રવાહ. (૨) અખાતોમાંથી ઊભો થતો વાયુનો પ્રવાહ

**ગલ્લ-સ્થલ(-ળ)** ન. [સં.] ગાલનો ભાગ

**ગલ્લાં-ત(-તા)લ્લાં** ન., બ. વ. [રવા.] વાણીમાં ન બંધાતાં છટકબારી શોધવી એ, નાયુકર જવું એ, બહાનાં બતાવવાં એ, ગલાં-તલાં

**ગલ્લો** પું. [ફા.ગુલ્લક્, ગૂલક્] વેપારીનું પરચૂરણ (નાણું) રાખવાનું પાત્ર. (૨) પાન વગેરેનું રોકડથી વેચાણ કરવા માટેનું સ્થાન ('પાનનો ગલ્લો')

**ગવડા(-રા)વવું** જુઓ 'ગાવું'માં.

**ગવડી-વડી** સ્ત્રી. એ નામની એક દેશી રમત

**ગવતરી** સ્ત્રી. [સં. गो દ્વારા; સૌ.] નાની ગાય

**ગવતા** સ્ત્રી. ઘૂગ, ઊબ [સુતરાઉ કાપડ

**ગવન** ન. [અં. ગાઉન્] સ્ત્રીઓનું એ નામનું એક છાપેલું

**ગવય** ન. [સં., પું.] ગાયના અને હરણના મળી મિશ્ર આકારનું એક જંગલી-ફાટેલી ખરીવાળું પ્રાણી, રોઝ

**ગવરાવવું** જુઓ 'ગવડાવવું.'

**ગવરી** સ્ત્રી. [સં. गौरी] (લા.) ગૌર વર્ણની ગાય. (૨) હિંદુ સ્ત્રીનામોમાં નામ સાથે સં. गौरीનો વિકાર ('વિદ્યાગવરી' વગેરે)

**ગવરું** જુઓ 'ગરસું.'

**ગવર્નર** પું. [અં.] પ્રાંત કે પેટા રાજ્યનો મુખ્ય શાસક, રાજ્યપાલ

**ગવર્નર-જનરલ** પું. [અં.] આખા દેશનો – બધા ગવર્નરો ઉપરનો મુખ્ય હાકેમ [હકૂમત

**ગવર્મેન્ટ** સ્ત્રી. [અં.] સરકાર, શાસકમંડળ. (૨) રાજસત્તા,

**ગવર્નેસ** સ્ત્રી. [અં.] ગવર્નરની અને ગવર્નર-જનરલની પત્ની. (૨) હૉટેલ વગેરેની સ્ત્રી સંચાલિકા. (૩) દાયા

**ગવલી(-ળી)** પું. [જુઓ 'ગોવાળ.'] ગોવાળિયો. (૨) ઢોર રાખી દહીં દૂધ–છાસ વેચવાનો ધંધો કરનાર ભરવાડ રબારી વગેરે [ગાયના આકારનું

**ગવાકૃતિ** સ્ત્રી. [સં. गो + आ-कृति] ગાયનો આકાર. (૨) વિ.

**ગવાક્ષ** પું. [સં. गो + अक्षि, બ. વ્રી. માં अक्ष] મોટી ઇમારતોમાં દીવાલથી બહાર પડતો નાનો સાંકડો ઝરૂખો. (૨) ઝરૂખો, છજું, રવેશ

**ગવાડવું** જુઓ 'ગાવું'માં (આ પ્રે. રૂપ બહુ વ્યાપક નથી.)

**ગવાણી** જુઓ 'ગમાણ.'

**ગવાત** ન. મેજનું ખાનું

**ગવાનિ(-ની)ક** પું., ન. [સં. गवाह्निक] દરરોજ કાઢવામાં આવતો ગોગ્રાસ [ગાવા માટેનું મહેનતાણું

**ગવામણ (-ણ્ય)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.]

**ગવામયન** પું. [સં. गवाम् + अयनम्] એ નામનો એક યોગ

**ગવાર** જુઓ 'ગુવાર.'

**ગવાર-ફળી** જુઓ 'ગુવાર-ફળી.' [-સિં, -સીં)ગ-'

**ગવાર-શિં(-શીં,-સિં,-સીં)ગ (-ગ્ય)** જુઓ 'ગુવાર-શિ(-શીં,

**ગવારા** વિ. [ફા.] મનપસંદ. (૨) પચે તેવું

**ગવારી[1]** સ્ત્રી. [સં. गो દ્વારા] ગાય બાંધવાનું એક-ઢાળિયું

**ગવારી[2]** સ્ત્રી. [સં. गोपाल દ્વારા] ગોવાલણ

**ગવાલંભ (લમ્ભ)** પું., -ભન (-લમ્ભન) ન. [સં. गो + आ-लम्भ, -म्भन] પ્રાચીન કાલમાં આવેલા અતિથિને ગાય અર્પણ કરવામાં આવતી હતી એ વિધિ. (૨) (કેટલાકને મતે આખલાનો હોમ કરવાનો યજ્ઞ) ગો-મેધ

**ગવાવું** જુઓ 'ગાવું'માં. (૨) (લા.) નિંદા થવી, ફજેત થવું

**ગવાશન[1]** ન. [સં. गो + अशन] ગાયના માંસનું ભક્ષણ

**ગવાશન[2]** વિ., પું. [સં. गो + अशन] ગાયનું માંસ ખાનાર, ગોભક્ષક

**ગવાહ** વિ. [ફા.] શાહેદી આપનાર, સાક્ષી

**ગવાહી** સ્ત્રી. [ફા.] શાહેદી, સાક્ષી પુરાવો

**ગવાહ્નિક** ન. [સં. गो + आह्निक] જુઓ 'ગવાનિક.'

**ગવાળાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'ગોપાળ' દ્વારા.] ગ્રામીણ જનો, ગામડિયાં

**ગવાળો** પું. રદ્દી કપડાં, લબાચો

**ગવેરો** પું કપડાં રાખવાનો બગચો [ખોળ કરનાર

**ગવેષક** વિ. [સં.] તપાસ -કરનાર, ખોજ કરનાર, શોધ-

**ગવેષણ** ન., -ણા સ્ત્રી. [સં.] તપાસ, ખોજ, શોધખોળ

**ગવેષવું** સ.ક્રિ. [સં. गवेष्–તત્સમ] તપાસ કરવી, ખોજ કરવી, શોધખોળ કરવી, ખોળવું, શોધવું. **ગવેષાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ગવેષાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ગવેષાવવું, ગવેષાવું** જુઓ 'ગવેષવું'માં.

**ગવેષિત** વિ. [સં.] જેની ગવેષણા કરવામાં આવી છે તેવું

**ગવેષી** વિ. [સં., પું.] ગવેષણા કરનાર [આખલો

**ગવેંદ્ર (ગવેન્દ્ર)** પું. [સં. गो + इन्द्र] શ્રેષ્ઠ બળદ, ધણનો

**ગવૈયો** પું. [જુઓ 'ગાવું' + ગુ. 'ઐયો' કૃ.પ્ર.] શાસ્ત્રીય રાગ-રાગિણીઓનો ગાનારો સંગીતજ્ઞ, ગાયક

**ગવૈય(-યે)ણ (-ણ્ય)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગવૈયો' + ગુ. 'અ-(-એ) ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ગવૈયાની. સ્ત્રી. (૨) શાસ્ત્રીય રાગ-રાગિણીઓની ગાનારી સ્ત્રી, ગાયિકા

**ગવો** પું. આંખનો સોજો

**ગવ્ય** ન. [સં.] દૂધ દહીં ઘી છાણ અને મૂત્ર એ પાંચ પદાર્થ (= પંચ ગવ્ય)

**ગવ્યૂતિ** સ્ત્રી. [સં.] બે કોશનું અંતર, પાકો એક ગાઉ. (૨) ગોચર, ગાયોના ચરાનું સ્થાન

**ગ(-ગિ)શ્ત(-સ્ત)** સ્ત્રી. [ફા. ગશ્ત્] ચોકી પહેરો. (૨) ચોકી પહેરો કરનારી સિપાઈઓ કે લશ્કરીઓની ટુકડી

**ગષ્ટં-પષ્ટં (ગષ્ટમ્ -પષ્ટમ્)** ક્રિ.વિ. [રવા.] અષ્ટં-પષ્ટં. અર્થ વિનાનો લવારો કે ગપ્પાં

**ગ(-ગિ)સ્ત** જુઓ 'ગશ્ત.'

**ગહગહવું** અ.ક્રિ. [રવા.] આનંદિત થવું, રાજી રાજી થવું. (૨) ગડગડવું, ગાજવું. ગહગહાવું ભાવે., ક્રિ. ગહગહાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.

**ગહગહાવવું, ગહગહાવું** જુઓ 'ગહગહવું'માં.

**ગહન** વિ. [સં.] ઊંડું, ગાઢ. (૨) (લા.) ન સમઝાય તેવું, અઘરું. (૩) ન પહોંચાય તેવું, દુર્ગમ. (૪) અકળ, ગૂઢ. (૫) ન. ઘાટું વન

**ગહન-તા** સ્ત્રી. [સં.] ગહનપણું

**ગહર** પું. દ્રાક્ષ અથવા કેળાંનો ઝૂમખો

**ગહેક** (ગૅ:ક) [જુઓ 'ગહેકવું.'] મોરનો ટહુકો

**ગહેકવું** (ગૅ:કવું) અ. ક્રિ. [રવા.] ટહુકવું (મોરનું). ગહેકાવું (ગૅ:કાવું) ભાવે., ક્રિ. ગહેકાવવું (ગૅ:કાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગહેકાટ** (ગૅ:કાટ) પું. [જુઓ 'ગહેકવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] ગહેકવું એ, (મોરનો) ટહુકો

**ગહેકાવવું, ગહેકાવું** (ગૅ:કા-) જુઓ 'ગહેકવું'માં.

**ગહ્વર** ન. [સં.] ડુંગર પહાડ વગેરેમાંની કુદરતી અખોલ, કોતર, કુદરતી ગુફા [પદાર્થ, ગોળ

**ગળ** પું. [જુઓ 'ગોળ[૨]'-(સૌ.)] શેરડીમાંથી બનતો ગળ્યો

**ગળ-કડ, -ડું, -ઢું** જુઓ 'ગલ-કઢ,-ઢું,-ડું.'

**ગળકડી** વિ., સ્ત્રી. ડોક ધોળી અને શરીરે રંગ બીજો હોય તેવી ગાય

**ગળકડું** જુઓ 'ગલકડું.'

**ગળક-બોળિયું** વિ. [જુઓ 'ગળું' + 'બોળવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] ગળા સુધી પાણી હોય તેટલું ઊંડું, ગળા-ડૂબ

**ગળકવું[૧]** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ગળું,'-ના.ધા.] ગળું આગળ રાખી સંકડાશમાંથી પસાર થવું. ગળકાવું[૧] ભાવે., ક્રિ. ગળકાવવું[૧] પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગળકવું[૨]** અ. ક્રિ. જુઓ 'ગહેકવું.' ગળકાવું[૨] ભાવે., ક્રિ. ગળકાવવું[૨] પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગળકાવવું,[૧-૨] ગળકાવું[૧-૨]** જુઓ 'ગળકવું'[૧-૨]માં.

**ગળકી** સ્ત્રી. જુઓ 'ગળચી.'

**ગળકું[૧]** ન. [જુઓ 'ગળું' + ગુ. 'કું' ત.પ્ર.] ગળામાં પાણી આવી જાય તે રીતની ડૂબવા વખતની પરિસ્થિતિ, ડૂબતી વખતનું ડસકું. [-કાં ખાવાં (રૂ.પ્ર.) ડૂબતાં પરાધીન રીતે મોઢામાં પાણી આવે તે કાઢવા પ્રયત્ન કરવો]

**ગળકું[૨]** ન. [રવા.] મોરનો ટહુકો, ગહેક, ગહેકાટ

**ગળકું[૩]** વિ. [જુઓ 'ગળ્યું' દ્વારા.] મીઠું મીઠું ખાવાની ટેવવાળું

**ગળકો** પું. [જુઓ 'ગળ્યું' દ્વારા.] એક વાર રાખવામાં આવેલી વાનીનો રહી ગયેલો સ્વાદ

**ગળ-ખોડ** પું. જુઓ 'ગળોઢ.' [ભાવે., ક્રિ.

**ગળગળવું** અ.ક્રિ. [રવા.] ગળગળું થઈ જવું. ગળગળાવું

**ગળગળિયું** વિ. [જુઓ ગળગળું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.], **ગળ-ગળું** વિ. [રવા., સર૦ સં. ગદ્ગદ] દુઃખની કે હર્ષની લાગણીથી હૈયું ભરાઈ જતાં કંઠમાંથી પૂરા સ્પષ્ટ શબ્દ કાઢી ન શકનારું, ગદ્ગદિત

**ગળ-ગંડ, -ડુ** (-ગણ્ડ, -ણ્ડુ) જુઓ 'ગલ-ગંડ.'

**ગળ-ગોટડું** વિ. [જુઓ 'ગળગોટું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.], **ગળગોટિયું** વિ. [જુઓ 'ગળગોટું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.], **ગળગોટું** વિ. [જુઓ 'ગોટો' દ્વારા.] ગોળ-મટોળ

**ગળચકું[૧]** ન. [રવા.] ઘચરકો, ખાટો-તીખો ઓડકાર

**ગળચકું[૨]** વિ. [જુઓ 'ગળ્યું' દ્વારા.] સ્વાદમાં ગળ્યું

**ગળ-ચટું** વિ. [જુઓ 'ગળ્યું' દ્વારા.] ગળ્યા સ્વાદવાળું

**ગળચવું[૧]** ન. [જુઓ 'ગળવું.'] બોલતાં બોલતાં અચકાવું એ, અચકાતાં અચકાતાં બોલવું એ. (૨) ડૂબતા માણસનું પાણી ઉપર આવવું અને પાછું ડૂબતા રહેવું એ, ગળકું, [-વાં ખાવાં (રૂ.પ્ર.) આપેલું વચન ન પાળવા બહાનાં કાઢવાં. (૨) ગુનાનો થોથડાતે મોઢે અસ્વીકાર કરવો. (૩) ફાંફાં મારવાં] [ઘરેણું

**ગળચવું[૨]** ન. [જુઓ 'ગળું' દ્વારા.] ગળામાં પહેરવાનું એક

**ગળચવું[૩]** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ગળવું' દ્વારા.] (તિરસ્કારના ભાવમાં) મોઢામાં વધુ પડતું નાખી ખાધા કરવું

**ગળચવો** પું [જુઓ 'ગળું' દ્વારા.] પુરુષના કંઠનું એક ઘરેણું, ગળચવું

**ગળચિયું[૧]** જુઓ 'ગળચવું.[૧]'

**ગળચિયું[૨]** ન. [જુઓ 'ગળું' દ્વારા.] ગળચી પકડી ધકેલવાની ક્રિયા. [૦ દેવું (રૂ.પ્ર.) ગળચી પકડી ધકેલવું]

**ગળચિયું[૩]** વિ. [જુઓ 'ગળું' દ્વારા.] ગળા સુધી આવે તેટલું

**ગળચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગળું' દ્વારા, 'બોચી'ના સાદૃશ્યે 'ચી.'] ગળાનો બહારનો ભાગ, ગરદન, બોચી

**ગળચું[૧]** ન. [જુઓ 'ગળચી.'] (તિરસ્કારમાં) ગળચી

**ગળચું[૨]** ન. [જુઓ 'ગળું' દ્વારા.] જુઓ 'ગળકું.'

**ગળ-ચોપડી** (-ચૉપડી) જુઓ 'ગોળ-ચોપડી.'

**ગળ-જીભી** જુઓ 'ગલ-જીભી.'

**ગળ-ટૂંપો** જુઓ 'ગલ-ટૂંપો.'

**ગળણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગળવું' + ગુ. 'અણી' કૃ.પ્ર.] પ્રવાહી ગાળવા માટેનું છિદ્રાળુ સાધન

**ગળણું** ન. [જુઓ 'ગળવું' + ગુ. 'અણું' કૃ.પ્ર.] પ્રવાહી ગાળવા માટેનું કપડું

**ગળત-કોઢ** જુઓ 'ગલત-કોઢ.'

**ગળતકોઢિયું** જુઓ 'ગલતકોઢિયું.'

**ગળતર** ન. [જુઓ 'ગળવું' + ગુ. 'તર' કૃ.પ્ર.] તેલ વગેરેના ડબાઓમાંથી તેલ ઝરી જતાં આવતી ખોટ

**ગળત-રાત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગળવું' + ગુ. 'તું' વર્ત., કૃ. + 'રાત.'] મધરાત અને પરોઢિયા વચ્ચેનો રાત્રિનો ભાગ

**ગળતરિયું** ન., વિ. જુઓ 'ગળતર.' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] જુઓ 'ગળતિયું.'

**ગળતર** ન. ધસી જવું એ, ધસારો

**ગળતાજી** પું., બ. વ. [જુઓ 'ગળવું' + ગુ. 'તું'-વર્ત. કૃ., બ.વ. + 'જી' માનાર્થે] ઉપર કુદરતી રીતે પાણી ટપકયા કરતું હોય તેવું દેવસ્થાન (મોટે ભાગે શિવાલય). (સંજ્ઞા.)

**ગળતિયું** વિ. [જુઓ 'ગળવું' + 'તું' વર્ત. કૃ. + 'ઇયું' ત. પ્ર.] જેમાંથી સડા વગેરેને કારણે પાણી જવ્યા કરે તેવું. (૨) ખોરાક પૂરતો લેવા છતાં નબળું પડતું જતું. (૩) ન. ભીનાશથી ગળી ગયેલું સોહવેલું ખાતર

**ગળતી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ગળવું' + ગુ. 'તું' વર્ત.કૃ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] શિવાલયમાં શિવલિંગ ઉપર ટપકયા કરતી હોવાને કારણે) શિવલિંગ ઉપર ટપકતો પાણીનો ઘડો. (૨) ક્ષયરોગ, ઘાસણી, 'ટ્યુબર-ક્યુલોસિસ' (ટી. બી.)
**ગળતેશ્વર** પું., બ.વ. [જુઓ 'ગળવું' + ગુ. 'તું' વર્ત કૃ. + સં. ईश्वर] જુઓ 'ગળતાજી.' (સંજ્ઞા.)
**ગળ-થૂથી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોળ' + 'થૂથો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] તરત જન્મેલા બાળકને ગોળ વગેરેનું પાણી કરી એ પૂંભડા વતી રોવામાં આવે છે એ ક્રિયા [ઊર્ધ્વની
**ગળદાઈ** સ્ત્રી. વાયુની શરીરમાં ઊર્ધ્વ ગતિ થતાં થતી
**ગળધરી, ગળ-ધાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગળું' દ્વારા.] અપચાને લીધે અથવા પિત્તવિકારથી ગળામાં થતી બળતરા, ગળધી
**ગળ-ધાણી** જુઓ 'ગોળ-ધાણી.'
**ગળધી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગળું' દ્વારા.] જુઓ 'ગળધરી.'
**ગળપ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ગળ' એવા અવાજથી ગળી જવાય એમ
**ગળપણ** ન. [જુઓ 'ગળ્યું' + ગુ. 'પણ' ત.પ્ર.] ગળ્યો સ્વાદ. (૨) ગળ્યો સ્વાદ થવા માટેનો ગળ્યો પદાર્થ
**ગળ-પાપડી** જુઓ 'ગોળ-પાપડી.'
**ગળફો** જુઓ 'ગડફો.'
**ગળ-બંધ** (-બન્ધ) જુઓ 'ગલ-બંધ.'
**ગળ-માણું** જુઓ 'ગોળ-માણું.'
**ગળ-મીંડું** ન. એ નામની એક રમત
**ગળવણ** ન. [જુઓ 'ગળ્યું' દ્વારા.] સગપણ કર્યા પછી વેવાઈઓના પહેલા મેળાપ વખતે લેવાતું ગોળનું પાણી
**ગળવાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોળ[૨]' દ્વારા.] શેરડીના વાડમાં માટલાં કે ડબા ભર્યા પછી એ રાખવાનું સ્થાન
**ગળવાણ** ન. [જુઓ 'ગોળ' દ્વારા.] જુઓ 'ગળ-પણ.'
**ગળવાવ** (-વ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોળ' + 'વાવ.'] શેરડીના વાડમાં ગોળથી ભરેલાં માટલાં કે ઠીલાં મૂકવાનો ઓઢેલો ચોરસ ખાડો [(મોઢું) ગળ્યું થઈ જવું
**ગળવાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ગોળ'-ના.ધા.] ગળ્યું ખાવાથી
**ગળવું** અ. ક્રિ. [સં. गल् > પ્રા. गल] ટપકવું, ઝરવું. (૨) તદ્દન પાકી જવું. (૩) અંદર ઊતરી જવું, કળવું. (૪) (લા.) (શરીર વગેરેનું) સુકાવું. (૫) સ. ક્રિ. ગળે આખું ઉતારવું. (૬) ગળણાથી શુદ્ધ કરવું. (૭) (લા.) બોલ્યું ન બોલ્યું કરવાની ચેષ્ટા કરવી. ગળાવું ભાવે., કર્મણિ., ક્રિ. ગાળવું, ગળાવવું પ્રે., સ. ક્રિ. 'ગળવું' અ. ક્રિ. ઉપરથી 'ગાળવું' અને 'ગાળવું'નું પુનઃપ્રે. 'ગળાવવું' તેમ 'ગળવું' સ.ક્રિ.નું પ્રથમ પ્રે. 'ગળાવવું') [શુંડિકા'-'ગલ-શુંડી.'
**ગળ-શુંડિકા** (-શુણ્ડિકા), **ગળ-શુંડી** (-શુણ્ડી) જુઓ 'ગલ-
**ગળસ** પું. એકમત થવું એ, એકતા, ઐક્ય
**ગળ-સૂણું** જુઓ 'ગલ-સૂણું.'
**ગળ-સૂંઢો** પું. [સં. गल-शुण्डक- > પ્રા. गल-सुंडअ-] ઢોરને થતો ગળું સૂજી આવવાનો રોગ
**ગળસો** પું. [જુઓ 'ઘડો.'] સ્મશાનમાં ચેહ ઠારવાનો ઘડો
**ગળ-સ્થળ** જુઓ 'ગલ-સ્થલ.'
**ગળાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગળવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] ગાળવાનું કામ. (૨) ગાળવાનું મહેનતાણું [જાય તેવું
**ગળાઉ** વિ. [જુઓ 'ગળવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] ગળી
**ગળા-કટ** વિ. [જુઓ 'ગળું' + હિં. 'કાટના']. **ગળા-કાપુ** વિ. [જુઓ 'ગળું + 'કાપવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] ગળું કાપનાર. (૨) (લા.) નિમકહરામ, બેવફા
**ગળા(-ળો)-ગળ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ગળું'-દ્વિર્ભાવ.] છેક ગળા સુધી પહોંચે એમ
**ગળા(-ળે)-ચીપ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગળું' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર. + 'ચીપ.'] ગળાને ચીંસમાં-દાબમાં લેવાની ક્રિયા
**ગળા-છંટ** (-છણ્ટ) (-છણ્ટ) ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ગળું' + 'છાંટવું.'] ગળું છંટાઈ જાય ત્યાંસુધી, ગળા-ડૂબ
**ગળા-ઝોળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગળું' + 'ઝોળી.'] ભાંગેલા કે કરમોડાયેલા હાથને લટકતો રાખવા ગળા ઉપર ભરાવવામાં આવતી ઝોળી
**ગળા-ટૂંપો** પું. [જુઓ 'ગળું' + 'ટૂંપો.'] જુઓ 'ગલ-ટૂંપો.'
**ગળા-ડૂબ** વિ. [જુઓ 'ગળું' + 'ડૂબવું.'] ગળું લગભગ ખૂડી જાય તેટલું (પાણી). (૨) ક્રિ.વિ. (લા.) પૂરેપૂરું મશગૂલ થઈ ગયું હોય એમ, હદ ઉપરાંત મશગૂલ હોય એમ
**ગળાણ** ન. [જુઓ 'ગળાવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] ટપકેલું પ્રવાહી. (૨) ગાળેલી વસ્તુ
**ગળાત** પું. [જુઓ 'ગળું' + 'હાથ'-'ગળા-હાથ'નું લાઘવ.] ગળે હાથ મૂકી સોગંદ ખાવાની ક્રિયા
**ગળા(-ળે)-ફાંસ, -સો** પું. [જુઓ 'ગળું' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર. + 'ફાંસો.'] ફાંસીએ લટકાવતી વેળા ગળામાં ભરાવવામાં આવતો ફાંસલો
**ગળા-ફૂલો** પું. [જુઓ 'ગળું' + 'ફૂલવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ગળું સૂજી આવવાનો ઢોરનો રોગ, ગળ-શુંડી, ગલ-શોથ
**ગળા-બંધણ** (-બન્ધણ) ન. [સં. गलक-बन्धन > પ્રા. गलअ-बंधण] (લા.) ગળે વળગી પડેલું હોય તેનો ભાર ઉઠાવી લેવાની-જવાબદારી લેવાની પરિસ્થિતિ, પાલન-પોષણ
**ગળા-બૂડ** વિ., ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ગળું' + 'બૂડવું.'], **ગળા-બોળ** વિ., ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ગળું' + 'બોળવું.'] જુઓ 'ગળા-ડૂબ.'
**ગળામણ[૧]** ન. [જુઓ 'ગળવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] કૂવો વાવ વગેરે ગળાવતાં નીકળેલો કાદવ-કચરો. (૨) કૂવો વાવ વગેરે ગળાવવાનું મહેનતાણું. (૩) ધાતુ વગેરે ગાળી આપવાનું મહેનતાણું [ગળપણ
**ગળામણ[૨]** ન. [જુઓ 'ગળ્યું' દ્વારા.] ગળ્યો પદાર્થ,
**ગળામણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગળવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ગળામણ(૨, ૩).'
**ગળાયો** પું. સુકાઈ ગયેલી બોરડીનું જાળું, પાલરું
**ગળાવવું, ગળાવું** જુઓ 'ગળવું'માં.
**ગળાવો** પું. [જુઓ 'ગળવું' દ્વારા.] કૂવો વાવ વગેરે ગાળનારો માણસ [બનાવનારો માણસ
**ગળા(-ળો)ળો** પું. [સં. गुड द्वारा] શેરડીના રસમાંથી ગોળ
**ગળિયા-ગોરી** સ્ત્રી. એ નામની એક રમત [ની દુકાન
**ગળિયાર-હાટ** ન. [જુઓ 'ગળિયારો' + 'હાટ.'] ગળિયારા-
**ગળિયારા-વાડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગળિયારો' + 'વાડ.[૨]']

ગળિયારા લોકોનો રહેઠાણનો પાડો [યારા જ્ઞાતિની સ્ત્રી

**ગળિયારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગળિયારો'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગળિ-

**ગળિયારું** ન. [જુઓ 'ગળી' દ્વારા.] ગળિવાળું લૂગડું. (૨) ગળીથી કપડાં રંગવાની જગ્યા

**ગળિયારો** પું. [જુઓ 'ગળી' દ્વારા.] રંગનારો કારીગર. (૨) ગળીનો ઉદ્યોગ કરનારો (ભાવસાર જ્ઞાતિનો પુરુષ). (સંજ્ઞા.)

**ગળિયું** વિ. [સં. गलितक->પ્રા. गलियअ-] બેઠું ઊઠે નહિ તેવું (ઢોર). (૨) (લા.) હઠીલું, જિદ્દી

**ગળિયેલ**[1] વિ. [જુઓ 'ગળિયું'+ગુ. 'એલ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ગળિયું(૧).'

**ગળિયેલ**[2] વિ. [જુઓ 'ગળી'+ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર. + 'એલ' ત.પ્ર.] ગળીથી રંગેલું

**ગળિયો**[1] પું. [જુઓ 'ગળવું'+ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] અફીણની ગળવા માટેની ગોળી [ગારનો પીંડો

**ગળિયો**[2] પું. કાંટાનો ભારો. (૨) માટીનો પીંડો. (૩)

**ગળી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ. (૨) એ વનસ્પતિનાં પાંદડાંઓમાંથી કાઢવામાં આવતું સત્ત્વ, એનો વાદળી રંગનો ભૂકો. [**૦ કરવી, ૦ ના(-નાં)ખવી** (રૂ. પ્ર.) કપડાંને ગળીના પાણીમાં બોળવાં. **૦ ખાવી, ૦ના(-નાં)ખવી** (રૂ. પ્ર.) અફીણ વગેરેના સટ્ટામાં તેજીમંદી ઉપર રકમ લેવાની એક પ્રકારની શરત કરવી]

**ગળી-વળી** સ્ત્રી. [રવા.] જુઓ 'ગલ-ગલિયું.'

**ગળું** ન. [સં. गलक->પ્રા. गलअ-] કંઠનો અંદરનો અને બહારનો ભાગ, કંઠ. (૨) ગરદન. (૩) (લા.) સાદ, અવાજ. [**-ળા ઉપર છરી ફેરવવી** (રૂ. પ્ર.) વિશ્વાસઘાત કરવો, છેતરવું. **-ળાના સમ** (રૂ. પ્ર.) સોગંદપૂર્વક. **-ળાનો હાર** (રૂ. પ્ર.) પ્રાણપ્રિય. **-ળામાં ગળું ઘાલવું** (રૂ. પ્ર.) એકબીજા ઉપર મરી પડવું. **-ળામાં જીભ ઘાલવી** (રૂ. પ્ર.) મૂંગા રહેવું. **-ળામાં જોતરું** (રૂ. પ્ર.) જવાબદારી. **-ળામાં (કે -ળે) ટાંટિયા** (રૂ. પ્ર.) ભારે સંકડામણ, આફત. **-ળામાં લેવું** (રૂ. પ્ર.) જવાબદારી ઉઠાવવી. **-ળા સુધી** (રૂ. પ્ર.) પુષ્કળ. **-ળા સુધી આવવું,** (રૂ. પ્ર.) તદ્દન કંટાળી જવું. **૦ આવવું, ૦ ઝલાવું** (રૂ. પ્ર.) ગળામાં સોજો થવો. **૦ કરવું** (રૂ. પ્ર.) દગો દેવો, છેતરવું. **૦ કાપવું** (રૂ. પ્ર.) હાનિ કરવી. (૨) વિશ્વાસઘાત કરવો, છેતરવું. **૦ ઝાલવું** (રૂ. પ્ર.) (રૂ. પ્ર.) સપડાવવું. **૦ દબાવવું** (રૂ. પ્ર.) સાણસામાં લઈ મજબૂર કરવું, બળજબરી કરવી. **૦ પકડવું** (રૂ. પ્ર.) અચાનક સકંજામાં લેવું. **૦ પડવું** (રૂ. પ્ર) બાળકને ઘાંટી પડવી. **૦ બંધાવું** (-બન્ધાવું) (રૂ. પ્ર) મુસીબતમાં આવવું. **૦ બેસી જવું** (-બૅસી-) (રૂ. પ્ર.) સાદ ઓછો નીકળવો કે બેઠો ઘોઘરો નીકળવો. **૦ ભરાઈ આવવું, ૦ ભરાવું** (રૂ. પ્ર.) દુઃખને લીધે રોવા જેવું થઈ પડવું, રોવું. **૦ રહેંસવું** (-રૅંઃસવું) (રૂ.પ્ર.) જુઓ 'ગળું કાપવું.' **-ળે આણવું** (રૂ. પ્ર.) કંટાળો ઉપજાવવો. **-ળે આવવું** (રૂ. પ્ર.) કંટાળી જવું. **-ળે ઉતારવું** (રૂ. પ્ર.) સમજણ આપવી. **-ળે ઊતરવું** (રૂ. પ્ર.) સમઝાવું. **-ળે કાઢવું** (રૂ. પ્ર.) સતાવવું. **-ળે ગળું મળી જવું** (રૂ. પ્ર.) ગળું તરસથી સુકાઈ જવું. **-ળે ઘાલવું, -ળે ના(-નાં)ખવું** (રૂ. પ્ર.) જવાબદારી સોંપવી. **-ળે છરી મૂકવી** (રૂ. પ્ર.) સામો ન જાણે એમ દગા દેવો. **-ળે જોતરું ઘાલવું** (રૂ. પ્ર.) નવી જોખમદારી સોંપવી. **-ળે ઝલાવું** (રૂ. પ્ર.) મુશ્કેલીમાં આવી પડવું. **-ળે ટાંટિયા ભરાવા** (રૂ.પ્ર.) મુશ્કેલીમાં મુકાવું. **-ળે ટાંટિયા ભરાવવા (કે ભેરવવા)** (રૂ. પ્ર.) મુશ્કેલીમાં મૂકવું. **-ળેથી છૂટવું** (રૂ. પ્ર.) આપી દેવાની ઇચ્છા થવી. **-ળેથી દોરી કાઢી ના-(નાં)ખવી** (રૂ.પ્ર.) જોખમ ઉતારી નાખવું, જવાબદારી છોડી દેવી. **-ળે દોરી આવવી** (રૂ. પ્ર.) અકળામણ થવી. **-ળે નખ આવવા** (રૂ. પ્ર.) મુશ્કેલીમાં મુકાવું. **-ળે નખ દેવો (કે મારવો)** (રૂ. પ્ર.) મુશ્કેલીમાં મૂકવું. **-ળે ના(-નાં)ખવું** (રૂ. પ્ર.) જવાબદારી સોંપવી. **-ળે પડવું** (રૂ. પ્ર.) વળગવું. (૨) સામાના ઉપર આળ ચડાવતા જવું. **-ળે પવિતરાં આવવાં** (રૂ.પ્ર.) ઉપાધિમાં મુકાવું. **-ળે પાણી આવવું** (રૂ.પ્ર.) બહુ દુઃખી થવું. **-ળે ફાંસો** (રૂ. પ્ર.) સપડામણી. **-ળે બંધાવું** (-બન્ધાવું) જોખમદારી વહોરવી. **-ળે બાઝવું, -ળે વળગવું** (રૂ. પ્ર.) ઉપાધિરૂપ થવું. **-ળે બાંધવું** (રૂ. પ્ર.) જોખમદારી લેવી. (૨) આરોપ મૂકવો. **-ળે બેસવું** (-બૅસવું) (રૂ.પ્ર.) સમઝાવું. **-ળે લાગવું** (રૂ. પ્ર.) સ્વાદ યાદ રહેવો. **-ળે વળગાડવું** (રૂ. પ્ર.) જવાબદારી નાખવી. **-ળે વાત** (રૂ. પ્ર.) અત્યંત ગમતું. **-ળે હાથ** (રૂ.પ્ર.) સોગંદ. **-ળે હાથ ના(-નાં)ખવો** (રૂ. પ્ર.) પ્રેમથી આલિંગન આપવું. **-ળે હાથ ફેરવવો (કે મૂકવો)** (રૂ. પ્ર.) સોગંદ ખાવા. **-ળે હોવું** (રૂ.પ્ર.) ચીવટ હોવી, લાગણી હોવી]

**ગળૂ-બંદ,-ધ** (-બન્દ,-ન્ધ) જુઓ 'ગલૂ-બંદ,-ધ.'

**ગળેચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગળું' દ્વારા.] ઢોરનો ગળાનો એક રોગ

**ગળે-ચીપ** જુઓ 'ગળા-ચીપ.'

**ગળે-ટૂંપો** જુઓ 'ગળા-ટૂંપો.'

**ગળે-પડુ** વિ. [જુઓ 'ગળું' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર. + 'પડવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ.પ્ર.] (લા.) પૂછવા જતાં પૂછનારનો જ વાંક કાઢનારું. (૨) આળ ચડાવનારું

**ગળે-ફાંસ,-સો** જુઓ 'ગળા-ફાંસ,-સો.'

**ગળેવાન** પું. [જુઓ 'ગળું' દ્વારા.] અંગરખા વગેરે વસ્ત્રોમાં ગળા આગળનો ભાગ

**ગળેળી** જુઓ 'ગળાળો.'

**ગળો** સ્ત્રી. [સં. गुडूची >પ્રા. गलोई] લીંબડા વગેરે ઉપર થતી એક ઔષધીય વેલ

**ગળોગળ** જુઓ 'ગળાગળ.'

**ગળોટિ(-ઠિ)યું** જુઓ 'ગલોટિયું.'

**ગળોટી** સ્ત્રી. [સં. गल-पट्टिका >પ્રા. गल-उट्टिआ] ગળે બાંધવાની લૂગડાની પટ્ટી, 'નેક-ટાઇ'

**ગળોઠ** (-ઠ્ય) સ્ત્રી. ગાયને પગે દોરડું બાંધવાની ધાવણી જેવી નાની લાકડાની ખીલી, ગરબોડ. (૨) છાસ કરવાના નેતરાની એવી ખીલી. (૩) સીંચણિયા જેવામાં રહેતી એવી ખીલી

**ગળોતાં** ન., બ. વ. ગેરુનું પાણી બનાવી માટીનાં કાચાં વાસણો ઉપર કરાતી ગોળાકાર લીટીઓ વગેરે ભાત

**ગળો-સત્ત્વ** ન. [જુઓ 'ગળો' + સં.] ગળોની વેલના ટુકડા

કરી એને બાળી નાખી એની રાખમાંથી તારવવામાં આવતું ઔષધોપયોગી તત્ત્વ

**ગળ્યું** વિ. [સં. ગલિતક > પ્રા. ગલિઅઅ-] (લા.) સાકર ગોળ વગેરેની મીઠાશ જેવું મીઠા સ્વાદનું. [**૦ મોઢું કરવું, ૦ મોં કરવું (કે કરાવવું)** (-મોંઃ-) (રૂ. પ્ર.) સગાઈ કે એવું માંગલિક કાર્ય કરવું.]

**ગંગ** (ગઙ્ગ) સ્ત્રી. [સં. ગઙ્ગા] ગંગા નદી. [**૦ નાહવું** (-નાઃવું) (રૂ. પ્ર.) હેમખેમ સફળતાપૂર્વક કાર્ય પૂરું કરવું. (૨) -ચાલ થવું]

**ગંગ-ચીલ** (ગઙ્ગ-ચીલ) સ્ત્રી. [+જુઓ 'ચીલ.'] એ નામનું એક પક્ષી

**ગંગ-મેના** (ગઙ્ગ-) સ્ત્રી. [+જુઓ 'મેના.'] એ નામનું એક પક્ષી

**ગંગરી**[૧] સ્ત્રી. એ નામની કપાસની એક જાત [સગડી

**ગંગરી**[૨] સ્ત્રી. [કાશ્મીરી] કાશ્મીરમાં ઠંડીમાં ગળામાં રાખવાની

**ગંગલ** (ગઙ્ગલ) ન. એ નામનું એક વૃક્ષ, ગબડી, ગલગોલ

**ગંગા** (ગઙ્ગા) સ્ત્રી. [સં.] એ નામની હિમાલયના ગંગોતરી શિખરમાંથી નીકળી ઉત્તર પ્રદેશમાં થઈ બંગાળમાં બ્રહ્મપુત્રાને જઈ મળતી પવિત્ર મનાયેલી નદી, જાહ્નવી, ભાગીરથી. (સંજ્ઞા.) [**૦ગોળી** (-ગોળી) (રૂ. પ્ર.) (મશ્કરીમાં) સૌ બોળે તેવું પાણીનું સાધન. **૦જમના ઊભરાવાં** (રૂ. પ્ર.) આંખમાં ખૂબ આંસુ આવવાં. **૦સ્વરૂપ** (ગં. સ્વ.) (રૂ. પ્ર.) સ્ત્રીના નામની પૂર્વે 'વિધવા' હોવાનું બતાવે છે. **૦નો પ્રવાહ** (રૂ.પ્ર.) ગંગા જેવું પવિત્ર. **ઘેર બેઠાં** ગંગાજી (ઘેરચ બેઠાં ગઙ્ગાજી) (રૂ. પ્ર.) પોતાની મેળે આવી પડતો લાભ]

**ગંગાઈ** (ગઙ્ગાઇ) ન. એક જાતનું એ નામનું કાબરચીતરું બોલકણું પક્ષી

**ગંગા-કાંઠો** (ગઙ્ગા-) પું. [સં. + જુઓ 'કાંઠો.'], **ગંગા-કિનારો** (ગઙ્ગા-) પું. [સં. +જુઓ 'કિનારો.'] ગંગા નદીનો કિનારો

**ગંગા-ક્ષેત્ર** (ગઙ્ગા-) ન. [સં.] ગંગા નદીના બેઉ કાંઠાનો વિસ્તૃત પ્રદેશ

**ગંગા-ગોળી** (ગઙ્ગા-) [જુઓ 'ગંગા'માં રૂ.પ્ર.] (લા.) જેમાંથી હરકોઈ બોળી પાણી પી શકે તેવું પાણીનું વાસણ

**ગંગા-ચાંદરડું, -ણું** (ગઙ્ગા-) ન. [સં. + જુઓ 'ચાંદરડું.'] (લા.) આકાશ-ગંગા

**ગંગા-જમની** (ગઙ્ગા-) વિ. [સં. + જુઓ 'જમના' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] પ્રવાહનો આકાર છાપ્યો હોય તેવું બે રંગનું કે બે ભાતનું. (૨) (લા.) સેળભેળ કરેલું. (૩) સ્ત્રી. એક જાતની તલવાર

**ગંગા-જલ(-ળ)** (ગઙ્ગા-) ન. [સં.] ગંગા નદીનું પવિત્ર પાણી. (૨) (લા.) સૌનું બોટેલું સેળભેળ પાણી

**ગંગાજળિયું** વિ., ન. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] પાણી ભરવાનું ઉપરથી સાંકડું મોટા પેટવાળું વાસણ

**ગંગાજળિયો** (ગઙ્ગા-) વિ., પું. [જુઓ 'ગંગાજળિયું.'] (લા.) કાવડમાં ગંગાજળ લઈ જનારો માણસ. (૨) મંદિરમાં પાણી ભરનારો. (૩) એક જાતનો બે રંગનો ઘોડો

**ગંગાજળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગંગા-જળ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ગંગાજળવાળું પાત્ર. (૨) (લા.) તાંબાકૂંડી. (૩) ઘોડાની એક જાત, ગંગાજળિયો. (૪) ઘઉંની એક જાત

**ગંગાજળું** (ગઙ્ગા-) વિ. [જુઓ 'ગંગા-જળ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.) ગંગાના પાણીના રંગનું

**ગંગાજી** (ગઙ્ગાજી) સ્ત્રી., બ. વ. [સં. + ગુ. માનવાચક 'જી'] ગંગા નદી (માનાર્થે). (સંજ્ઞા.)

**ગંગા-ઠીકરી** (ગઙ્ગા-) સ્ત્રી. [સં.+જુઓ 'ઠીકરી.'] (લા.) પથ્થર-પાટી ઉપર લખવાનો પોચો લાલ પથ્થર

**ગંગા-તટ** (ગઙ્ગા-) પું., **ગંગા-તીર** (ગઙ્ગા-) ન. [સં.] જુઓ 'ગંગા-કાંઠો.'

**ગંગા-દશહરા** (ગઙ્ગા-) પું., બ. વ. [સં. + જુઓ 'દશહરા.'] જેઠ માસની અજવાળી દશમ (ગંગાજીની ઉત્પત્તિનો ગણાતો દિવસ). (સંજ્ઞા.)

**ગંગા-દ્વાર** (ગઙ્ગા-) ન. [સં.] ગંગાના કિનારા ઉપર આવેલું હરદ્વાર તીર્થ, માયાપુરી. (સંજ્ઞા.)

**ગંગા-ધર** (ગઙ્ગા-) પું. [સં.] (માથે ગંગાને ધારણ કરનાર) મહાદેવ

**ગંગાપત્રી** (ગઙ્ગા-) સ્ત્રી. [સં.] એ નામનો એક સુગંધી વેલો

**ગંગા-પથ** (ગઙ્ગા-) પું. [સં.] આકાશમાંનો આકાશગંગાનો દેખાતો માર્ગ

**ગંગા-પાટી** (ગઙ્ગા-) સ્ત્રી. [સં.] ઘોડાના પેટ ઉપર તંગ આસપાસની વાળની અપશુકનિયાળ ગણાતી ભમરી

**ગંગા-પુત્ર** (ગઙ્ગા-) પું. [સં.] (લા.) ગંગાના કાંઠે વૃત્તિ કરતો બ્રાહ્મણ ગોર. (૨) મડદાં ઉપાડવાનું કામ કરનારો માણસ. (૩) ગંગાનો પુત્ર— ભીષ્મ પિતામહ

**ગંગા-પૂજન** (ગઙ્ગા-) ન. [સં.] ગંગાની યાત્રા કરી આવ્યા પછી ગંગાજળની લોટીની પૂજા-અર્ચા

**ગંગા-પૂજા** (ગઙ્ગા-) સ્ત્રી. [સં.] હિંદુઓમાં વિવાહ પછી કરવામાં આવતો એક વિધિ

**ગંગા-માતા** (ગઙ્ગા-) સ્ત્રી., બ. વ. [સં.] ગંગાજી (માનાર્થે)

**ગંગા-મુખ** (ગઙ્ગા-) ન. [સં.] ગંગા નદી જ્યાં બ્રહ્મપુત્રાને મળે છે તે સ્થાન

**ગંગા-મૈયા** (ગઙ્ગા-) સ્ત્રી. [સં. + હિં.] જુઓ 'ગંગા-માતા.'

**ગંગા-યાત્રા** (ગઙ્ગા-) સ્ત્રી. [સં.] ગંગા નદીની ધાર્મિક યાત્રા. (૨) (લા.) મૃત્યુ, અવસાન

**ગંગા-રજ** (ગઙ્ગા-) સ્ત્રી. [સં. + સં. રજસ્ ન.] ગંગા નદીની (પવિત્ર ગણાતી) ધૂળ

**ગંગા-રામ** (ગઙ્ગા-) પું. [સં.] (લા.) પોપટ

**ગંગાલ** (ગઙ્ગાલ) ન. પાણી રાખવાનું ધાતુનું વાસણ

**ગંગા-લાભ** (ગઙ્ગા-) પું. [સં.] (લા.) મૃત્યુ, અવસાન

**ગંગા-લોટી** (ગઙ્ગા-) સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'લોટી.'] ગંગાજીના પવિત્ર જળની યાત્રામાંથી લાવવામાં આવતી લોટી

**ગંગાવતરણ** (ગઙ્ગા-) ન. [સં. ગઙ્ગા + અવ-તરણ] ગંગા નદીનું હિમાલયમાંથી ઊતરી આવવું એ (પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે રાજા ભગીરથ દ્વારા)

**ગંગાવતાર** (ગઙ્ગા-) પું. [સં. ગઙ્ગા + અવ-તાર] જુઓ 'ગંગાવતરણ.' (૨) (લા.) હરદ્વાર તીર્થ, માયાપુરી

**ગંગા-વાસ** (ગઙ્ગા-) પું. [સં.] ગંગાજીને કાંઠે જઈ ને રહેવું એ. (૨) (લા.) મૃત્યુ, અવસાન

**ગંગાવાસી** વિ. [સં., પું.] ગંગાવાસ કરનારું. (૨) (લા.) અવસાન પામેલું

**ગંગા-સપ્તમી** (ગઙ્ગા-) સ્ત્રી. [સં.] વૈશાખ સુદિ સાતમ

(ગંગાનો એ પણ જન્મ દિવસ ગણાય છે.) (સંજ્ઞા.)

**ગંગા-સાગર** (ગઙ્ગા-) પું. [સં.] કલકત્તા નજીક સુંદરવન નામનું સ્થાન (જ્યાં પૂર્વે ગંગા સાગરને મળતી હતી તેથી એ નામે જાણીતું થયું કહેવાય છે.) (સંજ્ઞા.)

**ગંગા-સુત** (ગઙ્ગા-) પું. [સં.] જુઓ 'ગંગાપુત્ર.'

**ગંગા-સ્નાન** (ગઙ્ગા-) ન. [સં.] ગંગાના પવિત્ર જળમાં નાહવું એ

**ગંગા-સ્રોત** (ગઙ્ગા-) પું. [સં. स्रोतस् ન.] ગંગાનો પ્રવાહ

**ગંગા-સ્વરૂપ** (ગઙ્ગા-) જુઓ 'ગંગા'માં રૂ. પ્ર.

**ગંગાંબુ** (ગઙ્ગામ્બુ) ન. [સં. गङ्गा + अम्बु] ગંગાનું પાણી, ગંગા-જળ

**ગંગેટાવું** (ગઙ્ગેટાવું) અ. ક્રિ. [રવા.] ગભરાવું, ક્ષોભ પામવો

**ગંગે(-જે)ટી(-ઠી)** (ગઙ્ગેટી,-ઠી, ગઞ્જેટી,-ઠી) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ગંગે(-જે)ટું(-ઠું)** (ગઙ્ગેટું,-ઠું; ગઞ્જેટું,-ઠું) ન. ગંગેટીનું ફળ

**ગંગેડું** (ગઙ્ગેડું) ન. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ગંગેરી-પાન** (ગઙ્ગેરી-) ન. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'પાન.'] ખાવાનું એક પ્રકારનું નાગરવેલનું પાન

**ગંગેસકી** (ગઙ્ગેસકી) સ્ત્રી. જુઓ 'ગંજેટી.'

**ગંગોતરી** (ગઙ્ગોતરી) ન. [સં. गङ्गा + ગુ. 'ઊતરવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] હિમાલયના જે શિખરમાંથી ગંગા નીકળી આવે છે તે શિખર. (૨) પહાડમાંથી ગંગા જ્યાં મેદાનમાં આવી રહે છે તે સ્થાન (એ તીર્થ ગણાય છે.). (સંજ્ઞા.)

**ગંગોત્રી** (ગઙ્ગોત્રી) જુઓ ઉપર 'ગંગોતરી.'–આ 'વૈકલ્પિક' રૂપ

**ગંગોદક** (ગઙ્ગોદક) ન. [સં. गङ्गा + उदक] જુઓ 'ગંગા-જલ.'

**ગંચ** (ગઞ્ચ) પું. ગાંઠ

**ગંચલાવવું** જુઓ 'ગંચલાવું'માં.

**ગંચલાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ગળું ઝલાવું, ગૂંગળાવું. **ગંચલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગંજ** (ગઞ્જ) પું. [સં., ફા.] ભંડાર. (૨) મોટો ઢગલો. (૩) અનાજ વેચવાનું સ્થાન, દાણાપીઠ

**ગંજ-ખરાજાત** (ગઞ્જ-) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ખરાજાત.'] દાણાપીઠમાં અનાજની હેરફેરને લગતો થતો ખર્ચ. (૨) દાણાપીઠમાંથી વસવાયાં વગેરેને આપવામાં આવતાં આપલાં

**ગંજ-ખાનું** (ગઞ્જ-) ન. [+ જુઓ 'ખાનું.'] ભંડાર, ખજાનો

**ગંજ-ગોળો** (ગઞ્જ-ગોળો) પું. [+ જુઓ 'ગોળો.'] અંદર ઘણી નાની નાની ગોળીઓ ભરી હોય તેવો તોપનો ગાળો

**ગંજડી** (ગઞ્જડી) સ્ત્રી. તાંબા કે પિત્તળની નાની તપેલી

**ગંજ-દાર** (ગઞ્જ) વિ. [સં., ફા. + ફા. પ્રત્યય] ભંડારી, ખજાનચી

**ગંજન**[૧] (ગઞ્જન) ન. [સં.] જુલમ. (૨) નાશ, પરાભવ

**ગંજન**[૨] (ગઞ્જન) વિ. [સં.] જુલમ કરનારું. (૨) નાશ કરનારું

**ગંજની** (ગઞ્જની) સ્ત્રી. ઉગ્ર ગંધવાળી એ નામની એક [વનસ્પતિ]

**ગંજબરેડો** (ગઞ્જ-) પું. ઉપાય

**ગંજ-બરેડો** (ગઞ્જ-) પું. ખબર-અંતર, સમાચાર

**ગંજ-મેંઢારો** (ગઞ્જ-મેંઢારો) પું. [જુઓ 'ગંજ' દ્વારા.] જેમાંથી લગાત લાગા વગેરે આપવાના હોય તેવો રાજભોગનો અનાજનો ઢગલો

**ગંજ-વધારો** (ગઞ્જ-) પું. [સં. + જુઓ 'વધારો.'] માપ વગેરે થઈ ચૂકયા પછીનો અનાજનો વધારો

**ગંજવું** (ગઞ્જવું) સ.ક્રિ. [સં. गञ्ज्- > પ્રા. गंज, પ્રા. તત્સમ] પરાજય આપવો, હાર ખવડાવવી. (૨) દુઃખ આપવું, પીડા કરવી. (૩) પહોંચી વળવું. **ગંજાવું**[૧] (ગઞ્જાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ગંજાવવું**[૧] (ગઞ્જાવવું) પ્રે., સ.ક્રિ.

**ગંજાવર** (ગઞ્જાવર) વિ. [ફા.] ખૂબ જ મોટું, ભારે વિશાળ. (૨) ન. મસ્કત બાજુ બંધાતું એક મોટું વહાણ

**ગંજાવવું,**[૧] **ગંજાવું**[૧] (ગઞ્જા-) જુઓ 'ગંજવું'માં.

**ગંજાવવું,**[૨] **ગંજાવું**[૨] (ગઞ્જા-) જુઓ 'ગાંજવું'માં.

**ગંજા-સિર** (ગઞ્જા-) ન. માથા ઉપરના વાળ ખરી પડવાનો એક રોગ

**ગંજિયું** ન. શકોરા ઘાટનો કોઈ પણ ધાતુનો વાટકો, છાલિયું. (૨) ઘાસ વાઢનારાઓને પોતાનું દાતરડું રાખવાનો થેલો

**ગંજી**[૧] (ગઞ્જી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગંજ' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ઘાસનો વ્યવસ્થિત રીતે ગોઠવેલો મોટો ઢગ. [**૦નો કૂતરો** (રૂ.પ્ર.) ન ખાય કે ન ખાવા દે તેવું. **૦નો સાપ** (રૂ.પ્ર.) છૂપો દુશ્મન]

**ગંજી**[૨] (ગઞ્જી) ન. [અં. ગન્ઝી] ગંજીફ્રોક, ગંજીફરાક

**ગંજી-ખાનું** (ગઞ્જી-) [જુઓ 'ગંજી'[૧] + 'ખાનું.'] ઘાસનો વાડો. (૨) પરચૂરણ માલ-સામાન રાખવાનું સ્થાન

**ગંજી-ફરાક** ન. [અં. ગન્ઝી-ફ્રૉક] જુઓ 'ગંજી-ફ્રૉક.'

**ગંજીફો** (ગઞ્જીફો) પું. [ફા. ગંજીફા] પાનાંની રમત માટેનાં બાવન પાનાંનો સમૂહ

**ગંજી-ફ્રૉક** (ગઞ્જી-) ન. [અં. ગન્ઝી-ફ્રૉક] અડધી બાંયોનું અન્ડર-વેર તરીકે પહેરાતું સુતરાઉ કપડું, ગંજી

**ગંજી-રોટી** સ્ત્રી. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'રોટી.'] જેલમાં સજા તરીકે અપાતી મીઠાવાળી રોટલી

**ગંજૂર** (ગઞ્જૂર) પું. [જુઓ 'ગંજ' દ્વારા.] ખજાનો, ભંડાર. (૨) ખજાનચી, ભંડારી

**ગંજેટી(-ઠી)** (ગઞ્જેટી,-ઠી) જુઓ 'ગંગેટી.'

**ગંજેટું(-ઠું)** (ગઞ્જેટું,-ઠું) જુઓ 'ગંગેટું.'

**ગંજેડી, -રી** વિ. [જુઓ 'ગાંજો' દ્વારા.] ચલમમાં ગાંજો નાખી પીનારો ગાંજાનો વ્યસની, ગાંજાનો બંધાણી

**ગંજો** (ગઞ્જો) પું. રોગથી જેના માથાના વાળ નાશ પામ્યા હોય તેવો માણસ, બોડો માણસ. (૨) એ નામનું એક મોટું વહાણ [કોરવાની લોખંડની કલમ

**ગંટમ** (ગન્ટમ) ન. કડક જાતનાં તાડપત્રો ઉપર વર્ણો

**ગંઠ-કટો** વિ., પું. [જુઓ 'ગાંઠ' + હિં. 'કાટના.'] ગાંઠે બાંધેલ પૈસા કાપી જનારો માણસ

**ગંઠ-જોડા** પું., બ.વ. [જુઓ 'ગાંઠ' + જોડવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] લગ્ન વખતે છેડાછેડી બાંધવાની ક્રિયા, છેડાછેડી

**ગંઠણ** (ગણ્ઠણ) ન., -ણી [જુઓ 'ગંઠવું' + ગુ. 'અણ'-'અણી' કૃ.પ્ર.], **ગંઠન** (ગણ્ઠન) ન. [જુઓ 'ગંઠણ–સં.નો આભાસ બતાવવા '-ન.'] ગૂંથણી. (૨) ગંઠાઈ ગયેલી વસ્તુ. (૩) ગૂંથવા-ગંઠવાનું અઉકતાપણું

**ગંઠ-બંધન** (ગણ્ઠ-બન્ધન), ન. [જુઓ 'ગાંઠ' + સં.] ગાંઠ બાંધવાની ક્રિયા, છેડાછેડી બાંધવી એ

**ગંઠવું** (ગણ્ઠવું) સ.ક્રિ. [સં. ग्रन्थ्, > પ્રા. गंठ, પ્રા. તત્સમ.] ગૂંથવું. (૨) ગાંઠ બાંધવી. **ગંઠાવું**[1] (ગણ્ઠાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ગંઠાવવું** (ગણ્ઠાવવું) પ્રે., સ.ક્રિ.

**ગંઠાઈ** (ગણ્ઠાઇ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગંઠવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ.પ્ર.], **ગંઠામણ** (ગણ્ઠામણ) ન., **-ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગંઠવું' + ગુ. 'આમણ'–'આમણી' કૃ.પ્ર.] ગૂંથવાની રીત કે કળા. (૨) ગૂંથવાનું મહેનતાણું

**ગંઠાવવું, ગંઠાવું**[1] (ગણ્ઠા-) જુઓ 'ગંઠવું'માં.

**ગંઠાવું**[2] (ગણ્ઠાવું) જુઓ 'ગાંઠવું'માં.

**ગંઠાળ** વિ. [જુઓ 'ગાંઠ' + ગુ. 'આળ' ત.પ્ર.] ગાંઠવાળું. (૨) ગાંઠાગાંઠાવાળું

**ગંઠિયું** (ગણ્ઠિયું) ન. [જુઓ 'ગંઠવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] ગંઠવામાં ઉપયોગી એક ઓજાર

**ગંઠિયો** (ગણ્ઠિયો) પું. [જુઓ 'ગંઠિયું.'] ગાંઠવાળો ટુકડો. (૨) એક જાતનું ઔષધ. (૩) ગીલી, મોઈ

**ગંઠિયો વા** (ગણ્ઠિયો-) પું. [જુઓ 'ગંઠિયું'+'વા.[2]'] શરીરમાં ગાંઠા ગાંઠા થઈ જાય એવી જાતનો વાત-રોગ

**ગંઠી** (ગણ્ઠી) સ્ત્રી. [સં ग्रन्थिका > પ્રા. गंठिआ] નાની ગાંઠ. (૨) આંટી, દોરાની ફાંકડી. (૩) ડુંગરી, ટેકરી

**ગંઠી-ચોર** (ગણ્ઠી) પું. [+ સં.] (લા.) લોભી, કંજૂસ

**ગંઠી-છોડ, -ડું** (ગણ્ઠી-) વિ. [+ જુઓ 'છોડવું,' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] ગાંઠ છોડી નાખનારું. (૨) (લા.) ખીસાકાતરુ. (૩) પાકેલ, અનુભવી. (૪) લોભી, કંજૂસ

**ગંઠી-વા** (ગણ્ઠી-) પું. [જુઓ 'વા.[2]'] જુઓ 'ગંઠિયો વા.'

**ગંઠેર** (ગણ્ઠેર) પું. એ નામનો એક જાતનો છોડ

**ગંઠો** (ગણ્ઠો) પું. [સં. ग्रन्थक- > પ્રા. गंठअ-] દાબીને બાંધેલી ગાંસડી. (૨) (લા.) કોટે પહેરવાનું એક ઘરેણું

**ગંઠોડું** ન. [સં. ग्रन्थ-पुटक- > પ્રા. गंठ-उडअ-, गंठोडअ-] સોનાના મોટા મણકાવાળું પુરુષોને કાને પહેરવાનું એક ઘરેણું

**ગંઠોડો** (ગણ્ઠોડો) પું [જુઓ 'ગંઠોડું.'] અંકોડો, આંકડો. (૨) હાથે પહેરવાનું સોનાનું ગૂંથણીવાળું ઘરેણું. (૩) પગે પહેરવાનું ગૂંથણીવાળું ઘરેણું, તોડો. (૪) પીપર નામની ઓષધિનો ગાંઠવાળો તે તે નાનો ટુકડો, પીપરીમૂળ

**ગંડ** (ગણ્ડ) પું. [સં.] લમણું. (૨) ગાલ સહિત લમણાનો ભાગ. (૩) પાશુપત સંપ્રદાયનો આચાર્યોનો એક ઇલકાબ. (સંજ્ઞા.) (૪) ગડ, કાચું ગૂમડું, ગોડ. (૫) ગેંડો (પશુ)

**ગંડક**[1] (ગણ્ડક) [સં.] ગેંડો. (પશુ)

**ગંડક**[2] (ગણ્ડક) વિ. [જુઓ 'ગાંડું.' સંસ્કૃતાભાસી રૂપ.] ગાંડું

**ગંડકી** (ગણ્ડકી) સ્ત્રી. [સં.] બિહારમાં પટણા નજીકની એક પવિત્ર ગણાતી નદી. (સંજ્ઞા.) [ઉપસાણ

**ગંડ-કૂટ** (ગણ્ડ-) પું [સં.] ગંડાસ્થિની બહારનું બહિર્ગોળ

**ગંડ-માલા(-ળા)** (ગણ્ડ-) સ્ત્રી. [સં.], **ગંડ-માળ** (ગણ્ડ-) સ્ત્રી. [સં. गण्ड-माला] કંઠમાળ નામનો રોગ

**ગંડવું** (ગણ્ડવું) ન. [જુઓ 'ગાંડું' દ્વારા.] અક્કલ વિનાનું, ગાંડું-ઘેલું [કર્મ કરાવનાર, લેંડો. (૨) ભડવો

**ગંડવો** (ગણ્ડવો) પું. [જુઓ 'ગાંડ' દ્વારા.] સૃષ્ટિક્રમ-વિરુદ્ધ

**ગંડ-શિલા** (ગણ્ડ-) સ્ત્રી. [સં.] મોટો પથ્થર, પથ્થરની મોટી પાટ

**ગંડ-શૈલ** (ગણ્ડ-) પું. [સં.] પહાડ ઉપરથી ગબડી પડેલો મોટો પથ્થર

**ગંડ-સ્થલ(-ળ)** (ગણ્ડ-) ન. [સં.] હાથીનું લમણું, કુંભસ્થળ

**ગંડાસ્થિ** (ગણ્ડાસ્થિ) ન. [સં. गण्ड + अस्थि] લમણાનું હાડકું

**ગંડિયું**[1] ન [જુઓ 'ગંડ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] (લા.) માથાનો મૂંડો

**ગંડિયું**[2] વિ. [જુઓ 'ગાંડું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **ગંડુ** (ગણ્ડુ) વિ. [જુઓ 'ગાંડું' + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.], **ગંડુસ** (ગણ્ડુસ) વિ. [જુઓ 'ગાંડું' દ્વારા.] ગાંડા સ્વભાવનું. (૨) (લા.) મૂર્ખ

**ગંડૂષ** (ગણ્ડૂષ) પું. [સં.] કોગળો, કુલ્લો

**ગંડેરિયું** ન. એક જાતનું ભરત-ભરેલું કાપડ

**ગંડેરી** (ગણ્ડેરી) સ્ત્રી. [દે.પ્રા. गंडीरी] શેરડીનો છોલી તૈયાર કરેલ દરેક નાનો ગોળ ટુકડો. (૨) લાકડાના થડનો નાનો નાનો ટૂંકો ગોળ કટકો

**ગંડો** (ગણ્ડો) પું. [હિં. ગંડા] મંતરેલો દોરો. [**૦ બાંધવો** (રૂ.પ્ર.) સામાને પોતાના મતનું બનાવી લેવું] [જંતુ

**ગંડોળા** (ગણ્ડોળા) પું., બ. વ. બે ઇંદ્રિયોવાળાં એ નામનાં

**ગંતવ્ય** (ગન્તવ્ય) વિ. [સં.] જવા જેવું (સ્થાન.) (૨) પામવા જેવું, જાણવા જેવું

**ગંદકી** સ્ત્રી. [ફા. ગંદગી], **ગંદવાડ** (ગન્દવાડ) પું., (-ડ્ય) સ્ત્રી., **-ડો** પું. [જુઓ 'ગંદું' + 'વાડ[1]'-'વાડો.'] ગંધ મારતો કચરો-પૂંજો-વિષ્ટા વગેરે

**ગંદાઈ** (ગન્દાઇ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગંદું + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] ગંદાપણું, અસ્વચ્છતા

**ગંદી-ગલીચી** (ગન્દી-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગંદું' + 'ગલીચ'-બેઉને + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગંદકી, ગંદવાડ

**ગંદીલું** (ગન્દીલું) વિ. [જુઓ 'ગંદું' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] ગંદું કરવાના સ્વભાવવાળું

**ગંદુક** (ગન્દુક) પું. [સં.] દડો, કંદુક

**ગંદું** વિ. [ફા. ગન્દહ્] ગંદકી કરવાના સ્વભાવવાળું, અસ્વચ્છ, મેલું. (૨) (લા.) અસભ્ય, ભૂંડું. [**-દી વાત** (રૂ.પ્ર.) અશ્લીલ વાત. **૦ કરવું** (રૂ.પ્ર.) કલંકિત કરવું]

**ગંદું-ગોજું, ગંદું-ગોબરું** વિ. [+ જુઓ 'ગોજું'-'ગોબરું.'] ગંદું રહેવાના સ્વભાવવાળું, અસ્વચ્છ

**ગંદોર** (ગન્દોરય) સ્ત્રી. એ નામની એક ભાજી

**ગંદો-બેરજો** (ગન્દો-) પું. એ નામનું એક કરિયાણું

**ગંધ**[1] (ગન્ધ) પું. [સં.] સોડમ, વાસ. (૨) કેસર કંકુ ચંદન હગદર અબિલ ગુલાલ વગેરે સુગંધિત પદાર્થ (પૂજનમાં વપરાતા)

**ગંધ**[2] (ગંધ્ય) સ્ત્રી. [સં. गन्ध પું.] ખરાબ સોડમ, ખરાબ વાસ, બદબો. (૨) (લા.) સ્પર્શ, અસર, સહવાસ. (૩) લવલેશ. [**૦ આવવી** (રૂ.પ્ર.) શંકા પડવી. (૨) અનુમાન બાંધવું. **૦ મારવી** (રૂ.પ્ર.) બદબો આવવી. **૦ લેવી** (રૂ.પ્ર.) વાત જાણવી. (૨) છેવટ સુધી વાંસે પડવું]

**ગંધક** (ગંધક) પું. [સં.] પીળા રંગનો તરત સળગી ઊઠે તેવો એક ખનિજ, 'સલ્ફર'

**ગંધક-તેજાબ** (ગન્ધક-) પું. [+ જુઓ 'તેજાબ.'] ગંધકમાંથી

કાઢેલો તીવ્ર અર્ક, 'સલ્ફ્યુરિક ઍસિડ'

**ગંધક-વટી** (ગન્ધક) સ્ત્રી. [સં.] જેમાં પકવેલો ગંધક મુખ્ય છે તેવી ઔષધીય ગોળી. (વૈદક.) [તેજાબ.'

**ગંધકામ્લ** (ગન્ધકામ્લ) પું. [+ સં. अम्ल] જુઓ 'ગંધક-

**ગંધકાયિત** (ગન્ધકા-) વિ. [સં.] ગંધકમાંથી બનાવેલું, ગંધકનો પાસ આપવામાં આવેલું. (૨) પું. ધાતુ ગંધક અને પ્રાણવાયુના સંયોગથી બનેલો પદાર્થ, 'સલ્ફાઇટ,' 'સલ્ફેટ.' (ર.વિ.) [અગર વગેરે

**ગંધ-કાષ્ઠ** (ગન્ધ-) ન. [સં.] સુગંધવાળું લાકડું–ચંદન

**ગંધકિત** (ગન્ધકિત) વિ. પું. [સં.] જુઓ 'ગંધકાયિત.'

**ગંધકિયું** (ગન્ધકિયું) વિ. [સં. + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગંધકને લગતું. (૨) ગંધકના જેવા પીળા રંગનું

**ગંધકિલ** (ગન્ધકિલ) પું. [સં. गन्धक દ્વારા] ધાતુ અને ગંધકના મિશ્રણથી બનેલો એક રાસાયણિક પદાર્થ, 'સલ્ફાઇટ' (ર. વિ.)

**ગંધકી** (ગન્ધકી) વિ. [સં., પું.] જુઓ 'ગંધકિયું.'

**ગંધકી-કરણ** (ગન્ધકી) ન. [સં.] ગંધક મેળવી રબ્બરને કઠણ કરવાની પ્રક્રિયા

**ગંધ-કુટિ(-ટી)** (ગન્ધ-) સ્ત્રી. [સં.] દેવ-મંદિરના ગર્ભગૃહનો ભાગ (સુગંધી પદાર્થોના કારણે). (૨) ધૂપિયું

**ગંધ-ગજ** (ગન્ધ) પું. [સં.] હાથીઓની એક ઊંચી જાત

**ગંધ-ગ્રાહક** (ગન્ધ-) વિ. [સં.], **ગંધગ્રાહી** (ગન્ધ-) વિ. [સં., પું.] ગંધને પકડી પાડનારું, ગંધને પારખી લેનારું

**ગંધ-ઘ્રાણ**[1] (ગન્ધ-ઘ્રાણ્ય) સ્ત્રી. [સં. गन्ध-घ्राण ન.] ચારે બાજુ ખરાબ ગંધનો ફેલાવો [સૂંઘવી એ

**ગંધ-ઘ્રાણ**[2] (ગન્ધ-) ન. [સં.] ગંધની સુવાસ લેવી એ, ગંધ

**ગંધ-જલ(-ળ)** (ગન્ધ-) ન. [સં.] કેસર ચંદન વગેરે નાખ્યાં હોય તેવું પાણી, સુગંધિત પાણી

**ગંધ-જાત** (ગન્ધ-) ન. [સં.] સુગંધિત પદાર્થોનો સમૂહ

**ગંધ-તૈલ** (ગન્ધ-) ન. [સં.] દૂધમાં ગંધક નાખી કરેલું એ ગંધકવાળું ઘી. (વૈદક.)

**ગંધ-દ્રવ્ય** (ગન્ધ-) ન. [સં.] કેસર કંકુ ચંદન હળદર અબિલ ગુલાલ વગેરે પૂજામાં વપરાતા સુગંધિત પદાર્થ

**ગંધ-દ્વિપ** (ગન્ધ-) પું. [સં.] જુઓ 'ગંધ-ગજ.'

**ગંધ-પુષ્પ** (ગન્ધ-) ન., બ.વ. [સં.] પૂજાના સુગંધિત પદાર્થ અને ફૂલ, ચંદનવાળું ફૂલ [ખર-ખબર

**ગંધ-બરેડો** (ગન્ધ-) પું. [સં. गन्ध દ્વારા] સર-સમાચાર,

**ગંધ-બિરોજો** (ગન્ધ-) પું. [સં. गन्ध દ્વારા] દેવદારના વૃક્ષમાંથી નીકળતો રસ [એક વનસ્પતિ

**ગંધ-બિરોઝો** (ગન્ધ-) પું. [સં. गन्ध દ્વારા] એ નામની

**ગંધ-માદન** (ગન્ધ-) પું. [સં.] હિમાલયમાંની એક પર્વતમાળા. (સંજ્ઞા.)

**ગંધ-માર્જાર** (ગન્ધ-) પું. [સં.] કસ્તૂરી બિલાડો

**ગંધ-માલ્ય** (ગન્ધ-) ન., બ.વ. [સં.] જુઓ 'ગંધ-પુષ્પ.'

**ગંધ-મૃગ** (ગન્ધ-) પું. [સં.] કસ્તૂરી મૃગ

**ગંધરપ**[1] પું. [સં. गन्धर्व] જુઓ 'ગંધર્વ.'

**ગંધરપ**[2] પું. [સં. गन्धक] જુઓ 'ગંધક.'

**ગંધ-રવાડો** (ગન્ધ-) પું. [સં. गन्ध + જુઓ 'રવાડો.'] (લા.) વાતની ગંધ, બાતમી

**ગંધર-વાડો** (ગન્ધર-) પું. [સં. गन्ध દ્વારા] ગદકી, ગંદવાડ

**ગં(-ગાં)ધર્વ** (ગ(-ગા)ન્ધર્વ) પું. [સં.] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે સ્વર્ગના ગવૈયાની જાતનો પુરુષ. (૨) પ્રાચીન કાલની હિમાલયના પ્રદેશમાં રહેનારી એક જાતિ. (સંજ્ઞા.) (૩) ઉત્તર પ્રદેશ-ગુજરાત-સૌરાષ્ટ્રની સંગીત મુખ્ય ધંધો છે તેવી એક હિંદુ જાતિ. (સંજ્ઞા.)

**ગં(-ગાં)ધર્વ-દેશ** (ગ(-ગા)ન્ધર્વ-) પું. [સં.] કાબુલ નદીના કિનાર ઉપરનો પ્રદેશ, ગાંધાર, કંદહાર. (સંજ્ઞા.)

**ગં(-ગાં)ધર્વ-નગર** (ગન્ધર્વ-) ન. [સં.] (લા.) આકાશમાં સૂર્યકિરણોની હવામાં થતી સંક્રાંતિથી થતો બાગ-બગીચા-મકાનો વગેરેનો દેખાવ

**ગંધર્વ-લગ્ન** (ગન્ધર્વ-) જુઓ 'ગાંધર્વ-લગ્ન.'

**ગંધર્વ-લિપિ** (ગન્ધર્વ-) જુઓ 'ગાંધર્વ-લિપિ.'

**ગંધર્વ-લોક** (ગન્ધર્વ-) જુઓ 'ગાંધર્વ-લોક.'

**ગંધર્વ-વિદ્યા** (ગન્ધર્વ-) સ્ત્રી. [સં.] ગાનવિદ્યા, સંગીત-વિદ્યા

**ગંધર્વ-વિધિ** (ગન્ધર્વ-) જુઓ 'ગાંધર્વ-વિધિ.'

**ગંધર્વ-વિવાહ** (ગન્ધર્વ-) પું. [સં.] જુઓ 'ગાંધર્વ-વિવાહ.'

**ગંધર્વ-વેદ** (ગન્ધર્વ) પું. જુઓ 'ગાંધર્વ-વિદ્યા.' (આવો કોઈ વેદ આવ્યો નથી. 'સામવેદ'ની આ સંજ્ઞા જાણીતી નથી.)

**ગંધર્વાસ્ત્ર** (ગન્ધર્વાસ્ત્ર) ન. [સં. गन्धर्व + अस्त्र] ગંધર્વને લગતા મંત્રથી છોડવામાં આવતું કહેલું દિવ્ય બાણ

**ગંધર્વી** (ગન્ધર્વી) સ્ત્રી. [સં.] ગંધર્વની પત્ની

**ગંધ-લોલુપ** (ગન્ધ-) વિ. [સં.] ગંધ લેવાનો લોભ રાખતું

**ગંધ-વટી** (ગન્ધ-) સ્ત્રી. [સં. गन्ध + જુઓ 'વટી'(વાટ).] અગરબત્તી

**ગંધવતી** (ગન્ધવતી) વિ., સ્ત્રી. [સં.] સુગંધ ધરાવનાર (વનસ્પતિ સ્ત્રી વગેરે). (૨) પૃથ્વી

**ગંધ-વર્તી** (ગન્ધ-) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ગંધ-વટી.'

**ગંધ-વ(-વા)હ** (ગન્ધ-) પું. [સં.] વાયુ, પવન

**ગંધ-શલાકા** (ગન્ધ-) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ગંધ-વટી.'

**ગંધ-સાર** (ગન્ધ-) પું. [સં.] સુગંધિત પદાર્થ (૨) ગંધક

**ગંધાક્ષત** (ગન્ધાક્ષત) પું., બ.વ. [સં. गन्ध + अ-क्षत] કેસર કંકુ ચંદન વગેરે સુગંધિત દ્રવ્યો અને ચોખા. (૨) (લા.) ગંધાક્ષતથી કરવામાં આવતું બ્રાહ્મણોનું પૂજન

**ગંધાણ** (ગન્ધાણ) ન. [જુઓ 'ગંધાવું' + ગુ. 'આણ' કૃ.પ્ર.] ગંધાતો પદાર્થ [ગંદુ, ગોબરું

**ગંધાતલ** (ગન્ધાતલ) વિ. [જુઓ સં. गन्ध દ્વારા.] ગંધાતું,

**ગંધાતી** (ગન્ધાતી) વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ગંધાવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] (લા.) લસણ

**ગંધાતું** (ગન્ધાતું) વિ. [જુઓ 'ગંધાવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] ગંધ મારતું, ગંધારું, (૨) (લા.) ચીડિયા સ્વભાવનું

**ગંધાત્મક** (ગન્ધાત્મક) વિ. [સં. गन्ध + आत्मन् + क] ગંધરૂપ, ગંધથી પૂર્ણ

**ગંધાર** (ગન્ધાર) પું. [સં.] જુઓ 'ગાંધાર.'

**ગંધારું** (ગન્ધારું) વિ. [સં. गन्ध-कारक- > પ્રા. गंधारअ-] દુર્ગંધ ફેલાવનારું–ગંધાતું. (૨) ગંદુ, મેલું, ગોબરું, અસ્વચ્છ

**ગંધારો વજ** (ગન્ધારો-) પું. [જુઓ 'ગંધારું'+'વજ.'] વજની

એક જાત, ઘોડાવજ

**ગંધાવું** (ગન્ધાવું) અ.ક્રિ. [જુઓ 'ગંધ૨,'-ના. ધા.] વાસ મારવી, બદબો નીકળવી. (૨) (લા.) ચિડાવું, રોષે ભરાવું

**ગંધાંબુ** (ગન્ધામ્બુ) ન. [સં. गन्ध + अम्बु] જુઓ 'ગંધ-જલ.'

**ગંધિયાણું** ન. [જુઓ 'ગાંધી' + ગુ. 'આણું' ત.પ્ર.] ગાંધીની દુકાને મળતો તે તે પદાર્થ. (૨) (લા.) સેળભેળ. (૩) ગૂંચવાડો

**ગંધીલું** (ગન્ધીલું) વિ. [જુઓ 'ગંધ૨'+ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] ગંધાતું, ગંધારું, ગંદું. (૨) (લા.) સૂગવાળું. (૩) ચીડિયું. (૪) ઝેરીલું, અદેખું

**ગંધેલી** (ગન્ધેલી) સ્ત્રી. [સં. गन्ध-वल्लिका > પ્રા. गंधवल्लिआ] એ નામની એક વેલ. (૨) એ નામનું એક ફૂલઝાડ

**ગંધેંદ્રિય** (ગન્ધેન્દ્રિય) સ્ત્રી. [સં. गन्ध + इन्द्रिय ન.] નાક

**ગંધોત** (ગન્ધોત) ન. વણિયણ નામનું જંગલી પ્રાણી

**ગંધોદક** (ગન્ધોદક) ન. [સં. गन्ध + उदक] જુઓ 'ગંધ-જલ.'

**ગંભાર૧** (ગમ્ભાર) પું. [સં. गर्भागार > પ્રા. गब्भार-] જુઓ 'ગભારો.'

**ગંભાર૨** (ગમ્ભાર) પું. [ પારસી. 'ગાહ-મબાર'નો વિકાસ ] પારસીઓનો 'ગાહ-મબાર'

**ગંભારિયું** (ગમ્ભારિયું) ન. [જુઓ 'ગંભાર૧' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ગભારા નીચેનો ભાગ, ભંડારિયું, ભંડકિયું

**ગંભારો** (ગમ્ભારો) પું. [ + જુઓ 'ગંભાર૧-૨' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ] જુઓ 'ગંભાર.૧-૨'

**ગંભીર** (ગમ્ભીર) વિ. [સં.] સ્થિર અને ઊંડું. (૨) સ્થિર અને ધીર સ્વભાવનું. (૩) પુખ્ત, ઠરેલ સ્વભાવનું

**ગંભીર-તા** (ગમ્ભીરતા) સ્ત્રી. [સં.], **ગંભીરાઈ** (ગમ્ભીરાઇ) સ્ત્રી. [સં. गम्भीर + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ગંભીર હોવાપણું

**ગંભીરો** (ગમ્ભીરો) પું. ગપ, ખોટી વાત, અફવા

**ગંભો** (ગમ્ભો) પું. [રવા.] ધબ્બો, ઢીકો, ઢુંબો

**ગંમત** (ગમ્મત) જુઓ 'ગમ્મત.'

**ગંસી** (ગંસી) સ્ત્રી. બાણની લોખંડની અણી

**ગા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાય;' સૌ.માં 'ય'નો લોપ.] ગાય. [૦ **ઉપર પલાણ** (-ઉપરય-) (રૂ.પ્ર.) અઘટિત કામ, ખરાબ કૃત્ય. ૦ **ફાલવી** (રૂ.પ્ર.) ગાયનું સગર્ભા થવું]

**ગાઇડ** પું. [અં.] માર્ગદર્શક, ભોમિયો. (૨) સ્ત્રી. કોઈ પણ વિષયની માર્ગદર્શિકા. (૩) અભ્યાસના વિષયનું માર્ગદર્શન કરાવનાર પુસ્તક

**ગાઇલો** પું. [જુઓ 'ગાવું' દ્વારા.] (લા.) બોલતાં બોલતાં શબ્દો ખાઈ જવા એ. (૨) (લા.) પ્રપંચ, દગો

**ગાઉ** પું. [સં. गव्यूत- > પ્રા. गउअ-] બે કોશનું અંતર, પાકો કોશ, ચાર માઇલ. (૨) કોશ, બે માઇલ. [૦ **ચાલવા** (રૂ.પ્ર.) લાડુ ખાવા. ૦ **વેરે** (રૂ.પ્ર.) એક ગાઉને અંતરે]

**ગાઉટ** પું. [અં.] ગાંઠિયો વા, સંધિવાનો રોગ [વસ્ત્ર

**ગાઉન** પું. [અં.] ઝભ્ભાના આકારનું પુરુષો તેમજ સ્ત્રીઓનું

**ગાઉ-ધપ** પું. હરામખોરી, દુષ્ટતા

**ગાકર** (-રય) સ્ત્રી. જાડી રોટલી

**ગાગની** ન. કોમળ અને હલકા પ્રકારનું એક મોતી

**ગાગ(-ગે)ર૧** (-રય) સ્ત્રી. [સં. गर्गरी > પ્રા. गग्गरी] હાંડા ઉપર મૂકવાનો હાંડાથી નાનો ધાતુનો ઘડો (સાંકડા મોંનો અને પહોળા પેટાળનો). [૦ **જેવડું પેટ** (રૂ.પ્ર.) બીજાનાં માનાપમાન કે ગુપ્ત વાતો મનમાં સમાવી લેવાપણું, ઉદારતા. ૦ **નવરા(-ડા)વવું** (-નઃવરા(-ડા)વવું) (રૂ.પ્ર.) કન્યાને પરણાવવાના વરસમાં પૂર્વની ઉતરાણે કન્યાને નવરાવવી]

**ગાગર૨** (-રય) સ્ત્રી. હળ વચ્ચેનો જાડો ભાગ

**ગાગર૩** (-રય) સ્ત્રી. એ નામની એક માછલી

**ગાગ(-ગે)રડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાગર૧' + ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાની ગાગર, ધાતુનો નાનો ઘડો. (પદ્યમાં.)

**ગાગરડી-કથા** સ્ત્રી. [ + સં.] માણભટ્ટ કરે છે તે આખ્યાન-ગાન

**ગાગ(-ગે)ર-બેડિયું** (-રય-) ન. [જુઓ 'ગાગર૧' + 'બેડું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] હાંડો અને ગાગરનું બનેલું બેડું. (૨) ઉતરડ

**ગાગરિયો ભટ(-ટ્ટ)** પું. [જુઓ 'ગાગર૧' ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર. + 'ભટ(-ટ્ટ).'] ગાગર ઉપર આખ્યાનકથા ગાનારો માણભટ્ટ

**ગાગરી** સ્ત્રી. [સં. गर्गरिका > પ્રા. गग्गरिआ] જુઓ 'ગાગર.૧'

**ગાગલી** સ્ત્રી. આમળીની ગાંઠ

**ગાગેર** (-રય) જુઓ 'ગાગર.૧'

**ગાગેરડી** જુઓ 'ગાગરડી.'

**ગાગેર-બેડિયું** (-રય-) જુઓ 'ગાગર-બેડિયું.'

**ગા-ગોઝારું** વિ. [જુઓ 'ગા'+'ગોઝારું.'] ગાયની હિંસા કરનારું

**ગાગોલી** સ્ત્રી. એ નામની એક માછલી [કરવી

**ગા(-ઘા)છવું** સ.ક્રિ. ('પૂછવું' સાથે માત્ર પ્રયોગ મળે છે.) તપાસ

**ગાજ૧** (-જ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાજવું.' 'ગાજ-વીજ' એવો સાથે પ્રયોગ] ગર્જના

**ગાજ૨** પું. [અં. ગૅાજ્] ડગલા પહેરણ ચોળી કૂડતાં વગેરેમાં બોરિયાં ભરાવવાનું કરેલું કાણું, કાચ. (૨) ન. એ નામનું એક કાપડ [ગાજ જાતનું કાપડ

**ગાજ-ચોકડો** પું. [જુઓ 'ગાજ૨' + 'ચોકડો.'] ચોકડી ભાતનું

**ગાજર** ન. [દે.પ્રા. गज्जर પું.] એક જાતનો કંદ-છોડ અને એનો કંદ. [૦ **ખાવાં** (રૂ.પ્ર.) આંધળિયાં કરી કૂદી પડવું, સાહસકામ કરવું. ૦**ની પિપૂડી** (રૂ.પ્ર.) અસ્થિર દશા] ૦**પારખુ** (રૂ.પ્ર.) દોઢચતુર, દોઢડાહ્યું. ૦**મૂળી** (રૂ.પ્ર.) નિરર્થક વસ્તુ. ૦**મૂળા ગણવા** (રૂ.પ્ર.) સામાને જરા પણ મહત્ત્વ ન આપવું, સામાને તુચ્છ ગણવું]

**ગાજર-ગંદો** પું. છોકરાઓને રમવાની નાની બંદૂક

**ગાજર-ગોટો** પું. 'કૂતરાનો ટોપ-બિલાડીનો ટોપ'થી જાણીતી ફૂગ જાતની વનસ્પતિ

**ગાજરિયું૧** ન. [જુઓ 'ગાજર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (ગાજરના આકારનું કોઈ તિરસ્કાર કે મશ્કરીમાં) કપાળમાંનું કંકુનું કે ગોપીચંદનનું વેંભણવી ઊભું તિલક

**ગાજરિયું૨** ન. ઘોરખોદિયું, બટ્ટું (એક હિંસ્ર પ્રાણી-કબર કે દાટેલમાંથી ખેંચી મડદાં ખાનારું)

**ગાજરિયો** પું. [જુઓ 'ગાજરિયું.૧'] એ નામની એક જાતની કેરી અને આંબો

**ગાજરો** પું. એક જાતનું હલકું અનાજ

**ગાજલ** પું. કાચની બંગડીઓ વેચનારો ફેરિયો

**ગાજ-વીજ** (ગાજ્ય-વીજ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાજ'+'વીજ.'] આકાશમાં વાદળાં અથડાતાં થતી ગર્જના અને વીજળીના

ઝબકારા

**ગાજવું** અ. ક્રિ. [સં. गर्ज्>પ્રા. गज्ज] ગર્જના કરવી, ગરજવું, ગડગડવું. (૨) (લા.) મોટા બૂમબરાડા પાડવા. (૩) ધામધૂમ કરવી. (૪) પ્રખ્યાતિ મેળવવી. [-તું **વાજતું** (રૂ. પ્ર.) જાહેર રીતે] [નામનું એક કાપડ

**ગાજિયું** ન. [જુઓ 'ગાજ²'+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગાજ

**ગાજી** જુઓ 'ગાઝી.'

**ગાજૂસ** પું. નૈઋત્ય ખૂણાનો પવન. (વહાણ.)

**ગાજો** પું. પથ્થરપાટી ઉપર લખવાની આપણી પથ્થર-પેન, પેનનો કાતળો

**ગાઝ** જુઓ 'ગાજ.²'

**ગાઝી** પું. [અર. ગાઝી] ધર્મયુદ્ધ કરી એમાં વિધર્મીની કતલ કરનારો યોદ્ધો (મુસ્લિમ)

**ગાટ** પું. હર્ષ, આનંદ, પ્રસન્નતા

**ગાટલી** સ્ત્રી. શેરડીની કાતળી

**ગાઠવું¹** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ગાઠું,'-ના. ધા.] છેતરાવું, ઠગવું

**ગાઠવું²** વિ. [જુઓ 'ગાઠું' દ્વારા.] ગઠિયું, છેતરનારું, લબાડ, ચોર-પ્રકૃતિનું

**ગાઠું** વિ. [સં. घृष्टक->પ્રા. घट्ठअ-] ઘસેલું, ઘસાયેલું. (૨) (લા.) છેતરાયેલું. (૩) હારેલું. (૪) ડાહ્યલું, નકામી પંચાત કરનારું [સ્ત્રી. ઘેટી, મેઢી

**ગાડર¹** ન. [દે. પ્રા. गड्डुरी સ્ત્રી.] ઘેટું, મેઢું. (૨) (-રય)

**ગાડર²** (-રય) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ગાડરડું** ન. [જુઓ 'ગાડર¹' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઘેટું, મેઢું

**ગાડરિયું** વિ. [જુઓ 'ગાડર¹' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર] ગાડરને લગતું. (૨) ગાડરની જેમ આંધળી રીતે અનુસરતું. (૨) (૨) ન. ગાડરનું ચામડું. (૩) (લા.) એ નામનો એક છોડ, ભરૂટ. [-યા **વૃત્તિ** (રૂ. પ્ર.) આંધળું અનુસરણ. -યો **પ્રવાહ** (રૂ. પ્ર.) આંખ મીંચી કોઈ કરે તેની પાછળ એ જ પ્રમાણે કરતા જવાનું] [રબારી-ભરવાડ

**ગાડરિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ગાડરિયું.'] ગાડરાં ચરાવનારો

**ગાડરી, -રુ** પું. મદારી, જાદૂગર ['ગાડર¹' (ઘેટું).

**ગાડરું** ન. [જુઓ 'ગાડર¹' + ગુ. 'ઉ'' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ

**ગાડલિયું** વિ. [જુઓ 'ગાડલું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) રખડાઉ માણસ

**ગાડલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાડલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું રમકડાનું ગાડું. (૨) ગાડલી, રોધ. (વહાણ.) (૩) (લા.) રોહિણી નક્ષત્રનો આકાશમાં દેખાતો ત્રિકોણાત્મક સમૂહ

**ગાડલું** ન. [જુઓ 'ગાડું' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનું ગાડું

**ગાડવું** સ. ક્રિ. [સં. गर्त>પ્રા. गड्ड દ્વારા ના. ધા.] ખાડો ખોદી એમાં રોપવું, ખાડો ખોદીને દાટવું

**ગાડવો** પું. [જુઓ 'ઘાડવો.'] જુઓ 'ઘાડવો. (૨) ગર્ભવતી સ્ત્રી પહેલી વાર પિયર જાય ત્યારે અપાતો ચોખાથી ભરેલો ઘડો. [૦ **ઢોળાવો** (રૂ. પ્ર.) જવાબદારી નાખવી]

**ગાડા** સ્ત્રી. ઝાઝો વખત પાણી ટકી ન શકે તેવી નીચી જમીન. (૨) ખાઈ

**ગાડા-ખેડુ** પું. [જુઓ 'ગાડું' + 'ખેડુ.'] ગાડું હાંકી લઈ જનાર ખેડૂત [બનાવનારો સુથાર

**ગાડા-ગર** વિ., પું. [જુઓ 'ગાડું' + ફા. પ્રત્યય.] ગાડાં

**ગાડા-ગાડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાડું,'-દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય.] એ નામની એક બાળ-રમત

**ગાડા-ચિટ્ઠી(-ઠ્ઠી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાડું' + 'ચિટ્ઠી(-ઠ્ઠી).'] જકાત ભરાઈ ગયાની ગાડાવાળાને આપવામાં આવતી રસીદ. (૨) વેઠ માટે ગાડું તૈયાર રાખવાની ચિઠ્ઠી

**ગાડા-ચીલો** પું. [જુઓ 'ગાડું' + 'ચીલો.'], **ગાડા-મારગ** પું. [જુઓ 'ગાડું' + 'મારગ.'], **ગાડા-માર્ગ** પું. [+ સં.] ગાડા-વાટ

**ગાડા-લૌંડો** (-લોંડો) વિ., પું. [જુઓ 'ગાડું' + 'લોંડું'.'] ગાડે જોડતી વેળા તોફાન કરનારો બળદ ['ગાડા-ચીલો.'

**ગાડા-વ(-વા)ટ** (-ટચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાડું' + 'વાટ²'] જુઓ

**ગાડાં-મોઢે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ગાડું' પ. વિ., બ. વ. + 'મોઢું' + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] (લા.) (ઉપરાઉપર ગાડાં આવતાં હોય તે રીતે) પુષ્કળ પ્રમાણમાં

**ગાડિયું** ન. [જુઓ 'ગાડું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] તોપ ખેંચવાનું નાનું ગાડું

**ગાડી** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. गड्डिआ] નાનું ગાડું. (૨) ઘોડા ઊંટ તેમજ યાંત્રિક રીતે ચાલતું બે ચાર કે એનાથી વધુ પૈડાંનું વાહન: 'ઘોડા-ગાડી' 'ઊંટ-ગાડી' 'મોટર-ગાડી' વગેરે. [૦ **કરવી** ગાડી ભાડે લઈ આવવી. ૦**ઘોડે** (રૂ.પ્ર.) **ફરવું** (રૂ. પ્ર.) સાધન-સંપન્ન હોવું. ૦ **ચૂકવી** (રૂ. પ્ર.) રેલ-ગાડી વગેરે પહોંચવા મોડા થવું. ૦ **જોડવી** (રૂ. પ્ર.) ગાડી તૈયાર કરવી. ૦ **સરાડે ચડ(-ઢ)વી** (રૂ.પ્ર.) કામની સરળતા થવી]

**ગાડી-ખાતું** ન. [જુઓ 'ગડી' + 'ખાતું.'] સૂતરની ગડીઓ રાખવાનું કાર્યાલય [વાનું સ્થાન

**ગાડી-ખાનું** ન. [જુઓ 'ગાડી' + 'ખાનું.'] બગી રાખ-

**ગાડી-ગાડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાડી'-દ્વિર્ભાવ.] રેલ-ગાડીને આકારે રમાતી બાળકોની રમત [ઘોડો

**ગાડી-ઘોડો** પું. [જુઓ 'ગાડી' + ઘોડો.'] ગાડી ખેંચનારો

**ગાડીત** પું. [જુઓ 'ગાડી' દ્વારા.] ગાડી હાંકનારો માણસ, ગાડીવાન

**ગાડીતું** ન. [+ ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ગાડી હાંકવાનો ધંધો

**ગાડી-ભાડું** ન. [જુઓ 'ગાડી' + 'ભાડું.'] ગાડીમાં પ્રવાસ કરવા માટેનું નૂર, વાહન-ખર્ચ

**ગાડીવાન** પું. [જુઓ 'ગાડી' + સં. °वत् -પ. વિ., એ.વ. °वान्] ગાડીવાળો, ગાડી હાંકનાર માણસ. (૨) ગાડી ભાડે ફેરવનાર માણસ. (૩) બગી હાંકનાર માણસ, 'કોચ-મેન'

**ગાડું** ન. [સં. गड्डुअ-] જૂની પદ્ધતિનું માલ-સામાન તેમજ માણસોના પ્રવાસનું બે બળદોથી ચાલતું ખાટલાના આકારનું બે પૈડાંવાળું લાકડાનું વાહન. [-ડાના **પૈડા જેવું** (રૂ. પ્ર.) સારી કિંમતનું. (૨) અગત્યનું, જરૂરી. ૦ **અટકવું** (રૂ.પ્ર.) કામમાં વિઘ્ન આવવું, કામ બંધ પડવું. ૦ **ઉલાળવું** (રૂ. પ્ર.) વાત કે કામ અધવચ બંધ કરવાં. ૦ **ગબડાવવું**, ૦ **ચલાવવું** (રૂ. પ્ર.) જેમ તેમ કરી કામ ચાલુ રાખવું.

**૦ ચાલવા દેવું** (રૂ.પ્ર.) જેમ તેમ કરી કામ ચાલુ રખાવવું. **૦ ચાલવું** (રૂ. પ્ર.) કામ સરવું, અર્થ સરવો. **૦ રોડવવું** (રૂ.પ્ર.) સાધન સારું યા નરસું મળે એનાથી કામ પતાવવું. **૦સરાડે ચઢા(-ઢા)વવું** (રૂ. પ્ર.) કામ પાધરી રીતે આગળ ચલાવવું. **-ડે ગાડાં** (રૂ.પ્ર.) **૦હાંકવું** (રૂ.પ્ર.) આગળ પાછળનો વિચાર કર્યા વિના કામ કર્યે જવું. **-ડે ગાડાં** (રૂ. પ્ર.) પુષ્કળ, થોકબંધ. **-ડે ચડી(-ઢી)ને ગ્રહણ લેવું** (રૂ. પ્ર.) ખુલ્લે આમ અનિષ્ટ કાર્ય કરવું. **-ડે ચડી(-ઢી)ને મોત આવવું** (રૂ. પ્ર.) બધા જાણે તે પ્રમાણે દુર્ભાગ્ય આવવું. **-ડે જોડાવું, -ડે જોતરાવું** (રૂ. પ્ર.) ઇચ્છા હોય કે ન હોય તે રીતે કામ કરવા લાગવું. **-ડે બેસવું (-બૅસવું)** (રૂ. પ્ર.) પક્ષને ટેકો આપવો. **-ડે બેસીને આવવું** (-બૅસીને) (રૂ.પ્ર.) બધા જાણે તે પ્રમાણે જાહેર રીતે આવવું. **ભાંગ્યું ગાડે ઘાલવું** (રૂ. પ્ર.) શક્તિ હોય કે ન હોય એ રીતે કામે વળગવું]

**ગાડું-ગડેરું, ગાડું-ગરીડું** ન. [જુઓ 'ગાડું' + 'ગાડું'-ના વિકાસનો તે તે શબ્દ એકલો નથી વપરાતો.] કોઈ પણ વાહન

**ગાઢ[1]** વિ. [સં.] નિબિડ, ઘાટું. (૨) ઘોર, ભયાનક. (૩) વિકટ, કઠણ, (૪) દુર્ગમ. (૫) ઘણું, ખૂબ

**ગાઢ[2]** (-ઢ્ય) સ્ત્રી. કામ કરતી વખતે વણકર પોતાના પગ રાખે છે તે ખાડો. (૨) ધીરજ, ધૈર્ય

**ગાઢતા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] ગાઢપણું

**ગાઢવાઢ** વિ. [સં. गाढ દ્વારા] જાડું અને ખરબચડું

**ગાઢાઈ** સ્ત્રી. [સં. गाढ + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ગાઢપણું, ઘાટાઈ

**ગાઢા-ગરેજી** વિ. [જુઓ 'ગાઢું' + 'ગરજવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] ઘાંટો કરી રડારોડ કરનારું

**ગાઢાનુરાગ** પું. [સં. गाढ + अनु-राग] ઘણો જ પ્રેમ

**ગાઢાનુરાગ-દર્શક** વિ. [સં.] ઘણો જ પ્રેમ બતાવનારું

**ગાઢાનુરાગી** વિ. [સં., પું.] ગાઢ અનુરાગવાળું, ખૂબ પ્રેમ કરનારું

**ગાઢાલિંગન** (-લિઙ્ગન) ન. [સં. गाढ + आ-लिङ्गन], **ગાઢાશ્લેષ** પું. [સં. गाढ + आ-श्लेष] ખૂબ જ ચપોચપ ભેટી રહેવું એ

**ગાઢી-કરણ** ન. [સં.] ગાઢ ન હોય તેને ગાઢ કરવું એ. (૨) દૃઢીકરણ

**ગાઢું** વિ. [સં. गाढ + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ગાઢ.'

**ગાઢે** ક્રિ. વિ. [સં. गाढ + ગુ. 'એ' ત્રી.વિ., પ્ર.] (લા.) મોટા અવાજથી, સાદ તાણીને, મોટો સાદ કરીને

**ગાઢેરું** વિ. [સં. गाढ + ગુ. 'એરું' તુલના. ત. પ્ર.] વધુ ગાઢ, વધુ ઘાટું

**ગાણપત્ય** વિ. [સં.] ગણપતિ-ગણેશને લગતું. (૨) ગણપતિ સર્વોત્તમ દેવ છે એમ માનનારું

**ગાણિતિક** વિ. [સં.] ગણિતશાસ્ત્રનું જાણકાર, 'મૅથૅમૅટિશિયન.' (૨) હિસાબનવીસ, 'એકાઉન્ટન્ટ'

**ગાણું** ન. [સં. गानक- > પ્રા. गाणअ-] ગાયન, સંગીત. (૨) લગ્નાદિ પ્રસંગનું ગીત. [**-ણાં ગાવાં** (રૂ. પ્ર.) દુઃખોનું બયાન કરવું. (૨) પોતાની જ વાત કર્યા કરવી]

**ગાણું-ફટાણું** ન. [જુઓ 'ગાણું' + 'ફટાણું.'] લગ્નાદિ પ્રસંગનું માંગલિક ગીત અને કાંઈક અશ્લીલ ભાવનું ગીત

**ગાત[1]** ન. [સં. गात्र > પ્રા. गत्त] અંગ, અવયવ. (૨) શરીર

**ગાત[2]** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાત.[1]'] શરીર. (૨) સ્ત્રીની કેડ ઉપરનો ભાગ. (૩) સગર્ભા સ્થિતિ. [**૦ ઊભગવી** સ્ત્રીની છાતીનો વિકાસ થવો.]

**ગાતડી(-રી)** સ્ત્રી. [સં. गात्र > પ્રા. गत्त + ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત.પ્ર., વિકલ્પે 'રી' ઉચ્ચારણ] છાતી અને બરડો ઢંકાય એ રીતે ઓઢવામાં આવે તેવું વસ્ત્ર અને એ પ્રકારનું ઓઢવું એ. [**૦ વાળવી** (રૂ.પ્ર.) એ રીતે વસ્ત્ર ઓઢવું]

**ગાતર** ન. [સં. गात्र અર્વા. તદ્‌ભવ] જુઓ 'ગાત્ર.' [**૦ ઢીલાં થઈ જવાં** (રૂ.પ્ર.) માર ખાઈ અંગો ખખડી જવાં]

**ગાતરિયું** ન. [જુઓ 'ગાતડી, -રી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.'] (લા.) સ્વામિનારાયણ સંપ્રદાયના ત્યાગીઓનું ઓઢવાનું વસ્ત્ર

**ગાતરાઢ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. એ નામની વણિક વગેરેની એક કુળદેવી, ગાત્રાડ

**ગાતરી** જુઓ 'ગાતડી.'

**ગાતરોઢ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. ભરવાડ લોકોની એક કુળદેવી (સર૦ ['ગાતરાડ.'), ગાત્રોડ

**ગાતા** વિ. [સં., પું.] ગાયક, ગાનાર

**ગાતી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાત[1]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) દુપટ્ટાના જેવો ખભાની આસપાસ વીંટાળાતો કપડાનો ટુકડો. [**૦ બાંધવી, ૦ મારવી** (રૂ.પ્ર.) ગળા આસપાસ કપડું વીંટવું]

**ગાતું-વાતું** વિ. [જુઓ 'ગાવું' + 'વાવું' + બેઉને ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] ગાજતું-વાજતું. (૨) (લા.) એની મેળે પ્રગટ રીતે આવતું

**ગાત્ર** ન. [સં.] શરીરનું અંગ, અવયવ

**ગાત્ર-જડતા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] શરીરનાં અંગોનું પકડાઈ રહેવું એ. (૨) લકવા, પક્ષાઘાત

**ગાત્ર-ભંગ** (-ભઙ્ગ) પું. [સં.] શરીરના અંગ કે અંગોની ભાંગતૂટ. (૨) વિ. (લા.) હિંમત હારી ગયેલું

**ગાત્ર-વર્ણ** પું. [સં.] સંગીતમાં ઉપયોગી આરોહી અલંકારોમાંનો એક. (સંગીત.)

**ગાત્ર-શોષણ** ન., **ગાત્ર-સંકોચ** (-સઙ્કોચ) પું. [સં.] અંગ કે અંગોનું સુકાતા જવું એ

**ગાત્ર-સૌષ્ઠવ** ન. [સં.] શરીરનાં અંગોની સુઘટિતતા, શરીરનું દેખાવડાપણું, શરીરનું ઘાટીલાપણું

**ગાત્ર-સ્તંભ** (-સ્તમ્ભ) પું. [સં.] જુઓ 'ગાત્ર-જડતા.'

**ગાત્રાઢ** (-ડ્ય) જુઓ 'ગાતરાડ.'

**ગાત્રોઢ** (-ડ્ય) જુઓ 'ગાતરોડ.'

**ગાથણું** ન. ગાડીના ધોંસરા ઉપર જ્યાં દોરડું બંધાય છે ત્યાં બંને બાજુએ વાળેલા બે ખીલાઓમાંનો પ્રત્યેક ખીલો

**ગાથા[1]** સ્ત્રી. [સં.] ઐતિહાસિક પૌરાણિક યા લૌકિક વાર્તા કે કથા. (૨) જેમાં પ્રાકૃતની છાંટ છે તેવી લૌકિક સંસ્કૃત ભાષા, ગાથા સંસ્કૃત. (૩) જુઓ 'આર્યા' છંદ. (પિં.) (૪) એક પ્રકારનું બૌદ્ધ શાસ્ત્ર

**ગાથા[2]** સ્ત્રી. [અવેસ્તા., સર૦ સં. गाथा., બંને એકાત્મક] જરથુસ્ત્ર ધર્મનો પ્રાચીન વેદ-કોટિનો ધર્મગ્રંથ. (સંજ્ઞા.) (૨) એ ગ્રંથનો પ્રત્યેક મંત્ર. (૩) પારસી વર્ષને અંતે આવતા

વધારાના પાંચ દિવસોમાં દરરોજ ગાવા માટેની બંદગીના છંદ. (સંજ્ઞા.)
**ગાથા-છંદ** (-છન્દ) પું. [+સં. छन्दस् ન.] જુએ 'આર્યા'-છંદ. (૨) જરથોસ્તી ગાથા-ગ્રંથનો પ્રત્યેક છંદ કે શ્લોક
**ગાથા-બદ્ધ** વિ. [સં.] આર્યા છંદમાં રચાયેલું
**ગાથિક**[૧] વિ. [સં.] ગાનાર, ગાયક. (૨) પું. વેદગાનનો એક પ્રકાર
**ગાથિની** સ્ત્રી. [સં.] એ નામનો એક માત્રામેળ છંદ. (પિં.)
**ગાથી** વિ., પું. [સં., પું.] સામવેદ ગાનાર વેદપાઠી
**ગાથું** ન. ચોરી [મારેલું કાપડ
**ગાદલા-પાટ** ન. [જુઓ 'ગાદલું' + 'પાટ.[૧]'] ગાદલાં કરવા
**ગાદલિયો** પું. એ નામનો એક જાતનો છોડ
**ગાદલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાદલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું ગાદલું કે ગાદી. (૨) ઊધના બે છેડા ભેગા થાય ત્યાં નાખવામાં આવતી ફાચર
**ગાદલું** ન. [જુઓ 'ગાદી' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] રૂથી ભરેલું જરા દળદાર બિછાનું, તળાઈ
**ગાદી** સ્ત્રી. રાજદરબાર દુકાન પેઢી વગેરેમાં બેસવા માટેનું ચોરસ કે લંબચોરસ દળદાર ગાદલું. (૨) આચાર્ય કે રાજાને બેસવાનું રૂએ ભરેલું ઓછા દળનું ગાદલું. (૩) હાથી ઘોડા વગેરેની પીઠ ઉપર મૂકવામાં આવતી મોટી ગાદલી. (૪) છાપવાના મશીનમાં દાબ સરખો આવે એ માટે મુકાતું જાડું લૂગડું. [૦એ આવવું, ૦એ બેસવું (-બેસવું) (રૂ.પ્ર.) આચાર્ય કે રાજાનો તે તેના પદ ઉપર અધિકાર મેળવવો]
**ગાદી-ચ્યુત** વિ. [+સં.] ગાદી ઉપરથી ઉતારી મૂકવામાં આવેલ (આચાર્ય રાજા વગેરે), પદભ્રષ્ટ
**ગાદી-ગર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] ગાદી તકિયા વગેરે કરનાર અને સજાવટ કરનાર, 'અપ-હૉલ્સ્ટર'
**ગાદી-તકિયો** પું. [+ જુઓ 'તકિયો.'] ગાદી અને તકિયા-વાળી બેઠક. (૨) (લા.) ધનાઢ્ય-તા, શેઠાઈ
**ગાદી-નજરાણું** ન., -ણો પુ. [+ જુઓ 'નજરાણું,-ણો.'] નવા રાજા ગાદી ઉપર બેસે તે સમયે લેવામાં આવતી ભેટ (પ્રજા પાસેથી-ખેડૂતો પાસેથી વગેરેની)
**ગાદી-નશીન** વિ. [+ ફા.] ગાદીએ સ્થાપિત થયેલું, રાજ્યા-રૂઢ, તખ્ત-નશીન [યા રાજા
**ગાદી-પતિ** પું. [+ સં.] ગાદીનો સ્વામી આચાર્ય કે મહંત
**ગાધ** વિ. [સં.] છીછરું (મોટે ભાગે 'પાણી'નું વિશેષણ)
**ગાધિ(-ધી)** પું. [સં.] પૌરાણિક કથા પ્રમાણે વિશ્વામિત્ર ઋષિનો એ નામનો પિતા. (સંજ્ઞા.)
**ગાધિ-પુત્ર, ગાધિ-સુત** પું. [સં.] વિશ્વામિત્ર નામના ઋષિ
**ગાધી** જુઓ 'ગાધિ.' [ગીત
**ગાન** ન. [સં.] ગાવાની ક્રિયા. (૨) ગાવાની ચીજ, ગાયન,
**ગાન-કલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] ગાવાની વિદ્યા, ગાયન-કલા, સંગીત-કલા
**ગાન-કુશલ(-ળ)** વિ. [સં.] ગાવામાં નિપુણ
**ગાન-કુશલ(-ળ)-તા** સ્ત્રી. [સં.] ગાવામાં હોશિયારી, સંગીતમાં પ્રવીણતા
**ગાન-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] ગાવું એ
**ગાન-ચિકિત્સક** વિ. [સં.] ગાઈને રોગોનો ઉપચાર કરનાર
**ગાન-ચિકિત્સા** સ્ત્રી. [સં.] ગાઈને રોગોનો ઉપચાર કરવાની પદ્ધતિ
**ગાન-તાન** ન. [સં.] ગાવું અને બજાવવું એ. (૨) (લા.) જલસો, ચેનબાજી [તરજ
**ગાન-પદ્ધતિ** સ્ત્રી. [સં.] ગાવાની ભિન્ન ભિન્ન પ્રકારની
**ગાન-પ્રિય** વિ. [સં.] સંગીત ગાવા-સાંભળવાનું શોખીન
**ગાન-મુગ્ધ, ગાન-લુબ્ધ** વિ. [સં.] સંગીત સાંભળવામાં તલ્લીન થયેલું, સંગીતમાં ચકચૂર
**ગાન-વાદન** ન. [સં.] ગાવું અને બજાવવું એ
**ગાન-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] સંગીત-કલા, સંગીતની વિદ્યા
**ગાન-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ગાવાનું જોર
**ગાન-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] સંગીત-શાસ્ત્ર, ગંધર્વ-વેદ
**ગાન-શ્રવણ** ન. [સં.] સંગીત સાંભળવાની ક્રિયા
**ગાનસૂરી** સ્ત્રી. એ નામની ઉગ્ર વાસવાળી એક વનસ્પતિ
**ગાન-સ્થલ(-ળ)** ન. [સં.] ગાનારની બેસીને ગાવાની જગ્યા
**ગાનેટ** ન. [સં.] ઉત્તર ધ્રુવના પ્રદેશમાં વસતી એ નામની એક માછલી
**ગાપ(-બ)ચી** સ્ત્રી., **-ચું** ન. યુક્તિભેર નીકળી જવું એ, કોઈ ન દેખે એમ છાનામાના સરકી જવું એ
**ગાપલો** પું. ગોટાળો, ગરબડ
**ગાફણ** ન. એ નામનું એક કરિયાણું
**ગાફ(-ફે)લ** વિ. [અર. ગાફિલ્] ગફલત કરનાર, ભૂલ કે પ્રમાદ કરનાર, પ્રમાદી, અસાવધ, બે-ખબર
**ગાફૂલનો કૂવો** પું [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'કૂવો.'] વહાણના બહારના ભાગમાં આવેલો લાકડાનો થાંભલો. (વહાણ.)
**ગાફૂલનો સઢ** પું. [+ જુઓ 'સઢ.'] વહાણના બહારના કૂવા ઉપર ચડાવેલો સઢ. (વહાણ.)
**ગાફેલ** જુઓ 'ગાફલ.'
**ગાફેલાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાફેલ' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.], **ગાફેલિયત** સ્ત્રી. [અર. ગાફિલિય્યત્], **ગાફેલી** સ્ત્રી. [અર. 'ગાફિલી] જુઓ 'ગફલત.'
**ગાફેલિયો** પું. [જુઓ 'ગાફૂલનો કૂવો.'] વહાણના કલ ઉપરનો અડ્ડો. (વહાણ.)
**ગાબચી, -ચું** જુઓ 'ગાપચી, -ચું.'
**ગાબડું** ન. [રવા.] ભીંત કે પાટિયાના ઊભા ભાગમાં પડેલું મોટું કાંકું. [૦પડવું (રૂ.પ્ર.) સંબંધ તૂટવો. ૦ પુરાવું. (રૂ.પ્ર.) સરખું કરાવું. ૦પૂરવું (રૂ.પ્ર.) સરખું કરવું. (૨) નુકસાની વાળી આપવી]
**ગાબરી** સ્ત્રી. શેરડીના પાકને નુકસાન કરનારી એક જાતની કીડી
**ગાભ** પું. [સં. गर्भ > પ્રા. गब्भ] ગર્ભ (ખાસ કરીને ઢોરની માદાનો બે-મર્યાદિત અર્થ). (૨) આકાશમાં ભવિષ્યનો વરસાદ થવા જમાવ લેતાં વાદળાં, વઘરો. [-ભે આવવું (રૂ.પ્ર.) નાનાં કાચાં રૂંડાં થતાં આવવાં]
**ગાભણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [સં. गर्भिणी > પ્રા. गब्भिणी], **-ણી** (ગાભ્યણી) સ્ત્રી.[સં. गर्भिणिका > પ્રા. गब्भिणिआ-] (ખાસ કરી ઢોરની માદા) ગર્ભવાળી

**ગાભણું** (ગાભ્યણું) વિ. [જુઓ 'ગાભણી' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] ગર્ભવાળું (ઢોર-માદા પશુ)

**ગાભ-મરો** પું. [જુઓ 'ગાભ' + 'મરવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] અંદરનો ગર્ભ સૂકવી નાખે તેવો છોડવાઓમાં થતો રોગ

**ગાભરડું** વિ. [જુઓ 'ગાભરું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ગાભરું, ગભરાયેલું. (૨) ગભરુ

**ગાભરું** વિ. [જુઓ 'ગભરાવું' દ્વારા.] ગભરાઈ જાય તેવું, ગભરાટવાળું, બેબાકળું

**ગાભારો** પું [સં. गर्भागारक- > પ્રા. गब्भारअ-] જુઓ ['ગભારો.'

**ગાભલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાભલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાના મોટા માપની કડીઓની ઓઠી. (૨) એ નામનું સોનીનું એક ઓજાર

**ગાભલું** ન. [સં. गर्भक- > પ્રા. गब्भअ- + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ગર્ભનો સુકોમળ ભાગ. (૨) પીંજેલા રૂનો ગોટો. (૩) વાદળાંનો જથ્થો. (૪) જલદી વીખરાઈ જાય તેવું વાદળું

**ગાભલો** પું. [જુઓ 'ગાભલું.'] અંદરનો ભાગ. (૨) સોના-રૂપાના ઓભરા નીચેનો લાખ કે તાંબાનો સળિયો. (૩) (કટાક્ષમાં) દરજી

**ગાભા-ચૂંથા** પું., બ. વ. [જુઓ 'ગાભો' + 'ચૂંથો.'] કપડાંના કે કાગળ વગેરેના ફાટયા-તૂટયા અને ચૂંથાયેલા ડૂચા

**ગભાલ** પું. [જુઓ 'ગાભો' દ્વારા.] (કટાક્ષમાં) દરજી, ગાભલો

**ગાભા-સાર** પું. વહાણનો એક ભાગ, બીજીસાર. (વહાણ.)

**ગાભિયો** પું. [જુઓ 'ગાભ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] વહાણનો તોક ઉપર ચડાવવાનો ચોખૂણિયો સઢ. (વહાણ.)

**ગાભી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાભું'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] વાછડી

**ગાભું** વિ., ન. [જુઓ 'ગાભ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.) ગાભા જેવું સુકોમળ વાછડું

**ગાભો** પું. [સં. गर्भक- > પ્રા. गब्भअ-] ફળ કે વસ્તુનો વચ્ચેનો પોચો અને સત્ત્વવાળો ભાગ. (૨) વસ્તુની અંદરનું પોલાણ પૂરવાનો ડૂચો. (૩) ફાટેલો તૂટેલો કપડાંનો ટુકડો. (૪). પાઘડીનું બોતાનું. (૫) જુઓ 'ગાભલો.' [-ભા ઘાલવા (રૂ.પ્ર.) કાન ભંભેરવા, ખોટી ઉશ્કેરણી કરવી. -ભા ચૂંથવા (રૂ. પ્ર.) નકામી મહેનત કરવી. -ભા નીકળી જવા (રૂ. પ્ર.) સખત માર ખાવો. (૨) કામ કરી તદ્દન થાકી જવું. -ભે ગાભા કાઢી ના(-નાં)ખવા (રૂ. પ્ર.) માર મારીને કે ખૂબ કામ કરાવીને તદ્દન થકવી નાખવું—હાડકાં પાંસળાં નરમ કરી નાખવાં]

**ગાભોલ** ન. [જુઓ 'ગાભું દ્વારા.] વાછરડાંઓનું ટોળું

**ગામ** ન. [સં. ग्राम પું.] શહેર કે નગરથી ઠીક ઠીક નાનું અને નેસથી મોટું બાંધેલાં મકાનોવાળું વસાહતી સ્થાન. (૨) (લા.) વતન. [**૦ ગાંડું ઘેલું કરવું** (-ઘેલ્લું-) (રૂ.પ્ર.) પોતાનાં કર્મોથી ગામના લોકોને ખુશ કરવા. (૨) ઘેર ઘેર શોધી વળવું. **૦ ધમરોળવું, ૦ ભાંગવું** (રૂ. પ્ર.) ગામ લૂંટવું, ગામમાં ધાડ પાડવી. **૦નું પાપ, ૦નો ઉતાર** (રૂ. પ્ર.) ગામને અપયશ અપાવનાર. **-મે ગામનાં પાણી પીવાં** (રૂ. પ્ર.) ઠેર ઠેર અનુભવ મેળવી પાકા બનવું. **૦ માથે કરવું, ૦ માથે લેવું** (રૂ. પ્ર.) આખું ગામ શોધી વળવું **૦ વચ્ચે રહેવું** (-રેઃવું) (રૂ.પ્ર.) ગામમાં સલાહ-સંપથી રહેવું. **૦ હલાવી ના(-નાં)ખવું** (રૂ. પ્ર.) ગામને જાગ્રત કરવું]

**ગામઈ** (ગામૈ) વિ. [જુઓ 'ગામ' દ્વારા.] આખા ગામને લગતું

**ગામ-ખરચ** ન. [જુઓ 'ગામ' + 'ખરચ.'] (લા.) આખા ગામને માટે કરવામાં આવેલ જમણવાર

**ગામ-ગપ** સ્ત્રી., **-પાટો** પું. [જુઓ 'ગામ' + 'ગપ'-'ગપાટો.'] ગામમાં ફેલાયેલી ઊડતી અફવા

**ગામ-ગ(-ગા)મ(-મો)તરું** ન. [જુઓ 'ગામ' + 'ગામતરું.'] એક ગામથી બીજે ગામ જવું એ

**ગામ-ગરાશિ(-સિ)યો** પું. [જુઓ 'ગામ' + 'ગરાશિયો.'] આખું ગામ જેની જાગીર છે તેવો ગરાસદાર

**ગામ-ગરાસ** પું. [જુઓ 'ગામ' + 'ગરાશ.'] ગરાસમાં મળેલું ગામ અને એનો ભોગવટાનો હક્ક

**ગામ-ગરાસિયો** જુઓ 'ગામ-ગરાશિયો.'

**ગામ-ગોર** (-ગૉર) પું. [જુઓ 'ગામ' + 'ગોર.[૧]'] ગામના હિંદુઓનું ગોરપણું કરનારો બ્રાહ્મણ, ગામોટ

**ગામ-ચર્ચા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગામ' + સં.] ગામમાં ફેલાતી વાતચીત, અફવા

**ગામ-ઝાંપો** પું. [જુઓ 'ગામ' + 'ઝાંપો.] ગામનું પ્રવેશદ્વાર. (૨) (લા.) ગામના સામુદાયિક હિતના ખર્ચ માટે લેવામાં આવતું દાણ

**ગામ-ઠાણ** ન. [જુઓ 'ગામ' + સં. स्थान > પ્રા. ठाण; પ્રા. તત્સમ.] ગામની વસાહતી જમીન, ગામ-તળ

**ગામઠી** વિ. [સં. ग्राम-स्थित- > પ્રા. गाम-ट्ठिअ-] ગામડાને લગતું, ગામ સંબંધી, ગામડાના પ્રકારનું, ગામડિયું. (૨) ખાસ દેખાવડું ન હોય તેવું દેશી કારીગરીનું. [**૦ નિશાળ** (રૂ. પ્ર.) જૂની પદ્ધતિએ જ્યાં શિક્ષણ આપવામાં આવતું હતું તેવી નિશાળ]

**ગામડા-શાહી, ગામડા-સાઈ** વિ. [જુઓ 'ગામડું + 'શાહી' > 'સાઈ'] ગામડાના પ્રકારનું, ગામડિયું, ગામડામાં ચાલે તેવું, ગામઠી

**ગામડિય(-યે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગામડિયું' + ગુ. 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય], **ગામડિયાણી** વિ., સ્ત્રી, [જુઓ 'ગામડિયું' + ગુ. 'આણી' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગામડામાં રહેતી સ્ત્રી

**ગામડિયું** વિ. [જુઓ 'ગામડું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ગામડાને લગતું. (૨) ગામડાનું રહીશ. (૩) (લા.) અસંસ્કારી

**ગામડિયેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'ગામડિયણ.'

**ગામડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગામડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું ગામડું (તુચ્છકારમાં)

**ગામડું**[૧] ન. [જુઓ 'ગામ' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] સામાન્ય ગામથી નાનું ગામ

**ગામડું**[૨] ન. અડદ કે બીજા કઠોળને ખેતરમાંથી ઉપાડી ખેતરમાં પહોળા પહોળા જુદે જુદે ઠેકાણે મૂકવવાની ક્રિયા

**ગામણું** ન. કાદવ, કીચડ

**ગામ(-મો)તરું** ન. [સં. ग्रामान्तरक- > પ્રા. गामंतरअ-] પોતાના ગામથી બીજે ગામ જવું એ. (૨) ગામડાનો પ્રવાસ. (૩) (લા.) મરણ પામવું એ

**ગામ-તળ** ન., **-ળિયાટો** પું., **-ળિયું** ન. [સં. ग्राम-तल, + ગુ. 'ઇયું' + 'આટો' ત.પ્ર.] જુઓ 'ગામ-થળ.'

**ગામ-દેવતા, ગામ-દેવી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગામ' + સં.] ગામડામાં પૂજાતી ગામનું રક્ષણ કરનારી મનાતી દિવ્ય શક્તિ અને એની પ્રતિમા

**ગામ-ધણી** પું. [જુઓ 'ગામ' + 'ધણી.'] આખા ગામનો ગરાસ ધરાવનાર ગરાસિયો કે જાગીરદાર

**ગામ-બગલું** ન. [જુઓ 'ગામ' + 'બગલું.'] ખેતીને ફાયદાકારક એક પક્ષી (પાકમાંની જીવાત ખાઈ જનારું)

**ગામ-ભવાની** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગામ' + સં.] (લા.) ગામની વેશ્યા

**ગામ-લોક** ન. [જુઓ 'ગામ' + સં., પું.] ગામડાંનાં પ્રજાજન (આ શબ્દ મોટે ભાગે બ.વ.માં વપરાય છે)

**ગામ-વખો** પું. [જુઓ 'ગામ' + 'વખો.'] (લા.) આખા ગામ ઉપર આવી પડેલી આપત્તિ

**ગામશાઈ** વિ., ન. સૌરાષ્ટ્રમાં જામનગરને કિનારે થતી એક જાતની છીપોમાં થતું તેજસ્વી અને પાણીદાર ખરબચડું મોતી

**ગામ-સ(-સા)રણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગામ' + સં.] આખા ગામનું સાગમટે ભોજન આપી સંમાન કરવાની ક્રિયા

**ગામ-સીમ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગામ' + સં. सीमा] કોઈ પણ એક ગામના પોતાના સીમાડાની અંદરની જમીન

**ગામંતકી** (ગામન્તકી) સ્ત્રી. એક પ્રકારનું ગોળ મોટું જાડી છાલનું મરચું

**ગામા** પું. [ગ્રી-] ગ્રીક મૂળાક્ષરનો ત્રીજો વર્ણ

**ગામા-કિરણ** ન., બ.વ. [+ સં.] રેડિયમવાળા પદાર્થોમાંથી નીકળતાં અમુક જાતનાં કિરણ

**ગામાત** વિ. [જુઓ 'ગામાયત.'] જુઓ 'ગામઈ.'

**ગામાત-ખાતું** ન. [+ જુઓ 'ખાતું.'] ગામ-ઝાંપા તરીકે ઉઘરાવેલા દાણનો હિસાબ

**ગામાયત** વિ. [સં. ग्राम+आ-यत्त] આખા ગામની માલિકીનું. (૨) ગામને લગતું

**ગામી**[1] વિ., પું. [સં. ग्रामिक- > પ્રા. गामिअ-] ગામવાળો. (૨) ગામનો મુખી

**ગામી**[2] પું. [દે.પ્રા. कम्हिअ] માળી

**-ગામી**[3] વિ. [સં., પું.–સમાસના ઉત્તરપદમાં વપરાય.] -ના તરફ જતું કે જનારું : 'તીર્થ-ગામી' 'ક્ષેત્ર-ગામી.' (૨) -ની સાથે વ્યભિચાર કરનારું : 'પરસ્ત્રી-ગામી'

**ગામીત** વિ. [જુઓ 'ગામ' દ્વારા.] ગામને લગતું. (૨) પું., સ્ત્રી. દક્ષિણ ગુજરાતની રાનીપરજ કે કાળીપરજ લોકોની એક જાતનો પુરુષ કે સ્ત્રી

**ગામુક** વિ. [સં. गम् ધાતુ દ્વારા સં. कामुक જેવા શબ્દોના સાદૃશ્યે] જનારું, ગમન કરનારું. (૨) ન. આગગાડી ચલાવનારું યંત્ર, 'એન્જિન'

**ગામેડું** ન. [જુઓ 'ગામ' દ્વારા.] ગામનાં ઢોરોનું ટોળું

**ગામેતરું** ન. [જુઓ 'ગામ' દ્વારા.] ગામનાં બધાં માણસ, ગ્રામવાસીઓ

**ગામેતી** પું. [જુઓ 'ગામ' દ્વારા.] ગામનો મુખી. (૨) ગામ-ગરાસિયો. (૩) ગામનો રખેવાળ

**ગામેરી** ન. ઉનાળામાં ખીલતું એક પ્રકારનું (કપાસના જેવું રૂ આપતું) ઝાડ

**ગામેરું** ન. [જુઓ 'ગામ' દ્વારા.] જુઓ 'ગામેતરું'. (૨) આખા ગામને જમાડવું એ, ગામ-સરણી. (૩) વિ. આખા ગામનું

**ગામોટ,-ટી** પું. [સં. °वृत्तिक- > પ્રા. °उट्टिअ-] ગામની વૃત્તિ ખાનારો ગામ-ગોર

**ગામોટું** ન. [જુઓ 'ગામોટ' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] આખા ગામનું ગોરપદું, ગામોટની વૃત્તિ

**ગામોતર** પું. [જુઓ 'ગામ' દ્વારા.] ગામમાંથી નારાજ થઈ બહારવટે નીકળેલો માણસ, ગામનો બહારવટિયો

**ગામોતરું** જુઓ 'ગામતરું.'

**ગાય** (ગાય) સ્ત્રી. [સં. गो > પ્રા. गाइ] બળદ કે આખલાની માદા, ધેનુ, ગાવડી. [**૦ ગધેડો** (રૂ.પ્ર.) સારાં નરસાંનો સમૂહ. **૦ જેવું** (રૂ.પ્ર.) તદ્દન નરમ સ્વભાવનું. **૦નો ભાઈ** (રૂ.પ્ર.) મૂર્ખ. **૦ બાંધવી** (રૂ.પ્ર.) દુઝાણું રાખવું. **૦ મળવી** (રૂ.પ્ર.) ગાયે દૂધ આપવું. **૦ વિનાનું વાછરડું** (રૂ.પ્ર.) અનાથ]

**ગાયક** વિ., પું. [સં.] ગાનારો, ગવૈયો

**ગાયકમ** પું. એ નામનો એક ગૂંદર

**ગાયકવાડી** વિ. ['ગાયકવાડ' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] જૂના વડોદરા રાજ્યના રાજવંશ 'ગાયકવાડ'ને લગતું, ગાયકવાડના રાજ્યને લગતું. (૨) સ્ત્રી. ગાયકવાડ રાજવંશનો રાજ્ય-અમલ. (૩) (લા.) અંધેર. [**૦ ચલાવવી** (રૂ.પ્ર.) અંધેર પ્રકારે રાજ્ય ચલાવવું]

**ગાયક-વૃંદ** (-વૃન્દ) ન. [સં.] ગવૈયાઓનો સમૂહ

**ગાયકી** સ્ત્રી. [સં. गायक + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ગવૈયાની ગાવાની ઢબ

**ગાયણો** પું. [જુઓ 'ગાવું' દ્વારા.] ગાયન, ગીત (તુચ્છકારમાં)

**ગાયત્ર** ન. [સં.] વૈદિક ગાયત્રી છંદમાં રચાયેલું કોઈ પણ ઋગ્વેદીય સૂક્ત

**ગાયત્રી** સ્ત્રી. [સં.] ચોવીસ અક્ષરનો એક વૈદિક ત્રિ-પદી છંદ. (પિં.). (૨) પ્રત્યેક ચરણમાં છ અક્ષર હોય તેવી ચાર પદોની છંદ-જાતિ. (પિં.) (૩) ॐ भूर्भुवः स्वः । तत् सवितुर्वरेण्यं भर्गो देवस्य धीमहि । धियो यो नः प्रचोदयात् । એ ત્રિપદી આઠ-આઠ અક્ષરવાળો દ્વિજોને જપવાનો વૈદિક મંત્ર. (સંજ્ઞા.)

**ગાયત્રી-જપ** પું. [સં.] ગાયત્રી મંત્રનો કરવામાં આવતો જપ

**ગાયત્રી-તત્ત્વ** ન. [સં.] ગાયત્રીના ૨૪ અક્ષરોમાં વ્યક્ત થતું રહસ્ય

**ગાયત્રી-પુરશ્ચરણ** ન. [સં.] સવાલાખ કે/અને એનાથી અનેકગણા જપની પ્રત્યેક આહુતિ આપી કરવામાં આવતો યજ્ઞ

**ગાયત્રી-મંત્ર** (-મન્ત્ર) પું. [સં.] જુઓ 'ગાયત્રી(૩).'

**ગાયત્રી-મુદ્રા** સ્ત્રી. [સં.] ગાયત્રીની ૨૪ મુદ્રાઓમાંની પ્રત્યેક મુદ્રા

**ગાયધુ** પું. [જુઓ 'ગાય' દ્વારા.] ગાયનાં આંચળ કરડી [ખાનારો સર્પ

**ગાયન** ન. [સં.] ગાન, ગીત [ગાન-વિદ્યા, ગાન-કલા

**ગાયન-કલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] શાસ્ત્રીય રીતે સાધવામાં આવેલી

**ગાયન-વાદન** ન. [સં.] ગાવું-બજાવવું એ

**ગાયન-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ગાયન-કલા.'

**ગાયન-શાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] જ્યાં સંગીત શીખવા-શીખવવામાં આવે છે તે નિશાળ

**ગાયન-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] સંગીત વિદ્યાનું શાસ્ત્ર, સંગીત-શાસ્ત્ર, ગાન-વિદ્યા

**ગાયનશાસ્ત્રી** વિ., પું. [સં., પું.] સંગીતશાસ્ત્રી

**ગાયનાચાર્ય** પું. [સં. गायन + आ-चार्य] સંગીતશાસ્ત્રનો પ્રથમ કોટિનો શિક્ષક

**ગાય-પાવડો** પું. [જુઓ 'ગાય' + 'પાવડો.'] પાટા ઉપર પડેલા ચીજ-વસ્તુઓ ખસેડાઈ જાય તેવા પ્રકારની રેલવે એન્જિનની આગળ કાંઈક ગાયના માથાનો ઘાટ આપતી ત્રિકોણાકાર જાળી

**ગાય-પૂજણી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાય' + 'પૂજવું' + ગુ. 'અણી' કૃ.પ્ર.] શ્રાવણ વદિ ચોથનો ગાય પૂજવાનો દિવસ. (સંજ્ઞા.)

**ગાયબ** વિ. [અર. ગાઇબ્] જુઓ 'ગેબ.' ('ગાયબ' ગુ.માં રૂઢ નથી.)

**ગાય-બગલું** ન. [જુઓ 'ગાય' + 'બગલું.'] ગાયોના ધણ સાથે ફરતું એક જાતનું બગલું

**ગાયમ** પું. વહાણને છેડે પાછળના ભાગમાં બાંધવામાં આવતો થાંભલો. (વહાણ.)

**ગાયરોન** ન. બળદના પિત્તાશયમાંથી નીકળતી અને દવામાં વપરાતી પથ્થર જેવી એક ચીજ

**ગાયલ** ન. વહાણના પાછળના ભાગમાં છેડો બાંધવાનું સાધન. (વહાણ.)

**ગાયલો** પું. [જુઓ 'ગાવું' દ્વારા.] (લા.) નફો, પેદાશ, હાંસલ. (૨) વટાવ. (૩) ગરબડ

**ગાય-વસૂકડું** ન. [જુઓ 'ગાય' + 'વસૂકવું' + ગુ. 'ડું' કૃ.પ્ર.] જે ખાવાથી ગાય વસૂકી જવાનું મનાય છે તેવું ચીભડાની જાતનું એક નાનું કડવું ફળ

**ગાય-વસૂકડો, -ણો** પું. [જુઓ 'ગાય-વસૂકડું.' વિકલ્પે 'ણું' ત.પ્ર. પું. માં માત્ર] ગાય-વસૂકડાંનો વેલો

**ગાય-વ્રત** ન. [જુઓ 'ગાય' + સં.] જુઓ 'ગો-વ્રત.'

**ગાયિકા, ગાયિની** સ્ત્રી. [સં.] ગાવાનો ધંધો કરનારી સ્ત્રી. ગવૈયણ

**ગાર**[1] (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગારો.'] છાણ-માટી-ડૂસાં મેળવી કરવામાં આવેલા નરમ ભીના મિશ્રણથી કરવામાં આવતું લીંપણ

**ગાર**[2] સ્ત્રી. [અર.] ગુફા. (ગુ.માં 'ઠંડું' સાથે 'ઠંડું-ગાર' પ્રયોગ.)

**-ગાર**[3] વિ. [ફા. પ્રત્યય] 'કરનારું' અર્થનો પ્રત્યય: 'રોજ-ગાર' 'મદદ-ગાર' વગેરે

**ગાર-ગોટી** પું. એક જાતનો પથ્થર

**ગાર-ગોરમટી** (ગારય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાર[1]' + 'ગોરમટી.'] ગારનું માટી સાથેનું મિશ્રણ

**ગારત** વિ. [અર., 'લૂંટવું'] (લા.) ઉજ્જડ, ખરાબ. (૨) જેર કરવું એ, પરાસ્ત કરવું એ. (૩) મૃત્યુ-વશ

**ગારદી** પું. [અં. ગાર્ડ્] પહેરેગીર, ચોકીદાર, રખેવાળ, રક્ષક. (૨) તોપખાનાનો ઉપરી, મુખ્ય તોપચી

**ગારબી** ન. એક જાતનું કરિયાણું

**ગાર-માટી** (ગારય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાર' + 'માટી.'] જુઓ 'ગાર-ગોરમટી.'

**ગાર-મૂસા** (ગારય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાર' + 'મૂસા' (કૂલડી.)] ધાતુને ઓગાળવાની ગારમાં બીજાં દ્રવ્ય નાખી બનાવવામાં આવેલી કૂલડી

**ગારલ** ન. એક જાતનું સુંદર ફૂલોવાળું નાનું ઝાડ

**ગારવ** ન. [સં. गर्व] ગર્વ, અભિમાન

**ગારવી** સ્ત્રી. એક જાતના ઘાસનું બી, નાગલી

**ગારવો** પું. [જુઓ 'ગારવ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ગારવ.'

**ગારા** સ્ત્રી. જેના ઉપર પાણી ઝાઝો વખત ન ટકી શકે તેવી જમીન

**ગારાળું** વિ. [જુઓ 'ગાર' + ગુ. 'આળું' ત.પ્ર.] ગારવાળું, ગારમાટી કરેલું

**ગારિકો** પું. ઘેંટું

**ગારિગ** પું. રાંધેલા ચોખા, ભાત

**ગારિયું**[1] વિ. [જુઓ 'ગાર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગારમાટીથી તૈયાર કરેલું. (૨) ગાર કરનારું મજૂર. (૩) ન. ગાર ચાર કરવા માટે કરેલો છાણ-માટી-ડૂસાંનો મોટો પાણી-મિશ્રિત લચકો. (૪) પ્લાસ્ટર માટેનો ચૂના-રેતી વગેરેનો તેમ સિમેન્ટ-રેતીનો મિશ્રિત લચકો

**ગારિયું**[2] ન. રાંધેલા ધાન ઉપર ઢાંકવા માટેનું ટોપલા જેવું માટીનું ઠામ

**ગારુગ** ન. આંબાની જાતનું એ નામનું એક ઝાડ, જૂમ

**ગારુડણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગારુડી' + ગુ. 'અણ' સ્ત્રી-પ્રત્યય.] ગારુડીની સ્ત્રી., વાદીની સ્ત્રી, વાદણ

**ગારુડ-તંત્ર** (-ત-ત્ર) ન. [સં.] ગારુડીની વિદ્યા, સર્પ પકડવાની તેમ સર્પનું ઝેર ઉતારવાની વિદ્યા

**ગારુડિક** વિ. [સં.], **ગારુડી** વિ. [સં. गारुडिक- > પ્રા. गारुडिअ-] મંત્રથી સર્પ પકડનાર અને સર્પદંશ ઉતારવાની વિદ્યા જાણનાર. (૨) પું. સર્પ પકડી રમાડનાર, વાદી

**ગારુડી-વિદ્યા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગારુડી' + સં.] જુઓ 'ગારુડ-તંત્ર.'

**ગારો** પું. [જુઓ 'ગાર.' સ્ત્રી. + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કીચડ, કાદવ. (૨) ગારમાટી કરવાને માટે કરવામાં આવતું છાણ-માટી-ડૂસાંનું મિશ્રણ. (૩) કોહવેલો પ્લાસ્ટર માટેનો ચૂનો કે રેતીવાળો ભીનો સિમેન્ટ. [-રા જેવું (રૂ.પ્ર.) પોચું. ૦ કાઢવો (રૂ.પ્ર.) સંભોગ કરવો. ૦ ચાવવો (રૂ.પ્ર.) હલકું વેણ બોલવું. (૨) ખોટું સમર્થન કરવું]

**ગાર્ગી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ગર્ગ ગોત્રની વંશજ પુત્રી. (૨) ઉપનિષત્કાલની એક વિદુષી બ્રાહ્મણ સ્ત્રી (યાજ્ઞવલ્કય ઋષિની પત્ની). (સંજ્ઞા.)

**ગાર્ગેય, ગાર્ગ્ય** વિ. [સં.] ગર્ગ ગોત્ર કે વંશમાં થયેલ બ્રાહ્મણ

**ગાર્ગ્યાયન** પું. [સં.] એ નામના એક પ્રાચીન બ્રહ્મવિદ્યોપદેશક ઋષિ. (સંજ્ઞા.)

**ગાર્ટર** ન. [અં.] પગનાં મોજાંને પકડી રાખવા બાંધવામાં આવતી દોરી

**ગાર્ડ** પું. [અં.] પહેરેગીર, ચોકીદાર. (૨) રેલવે ગાડીની સંભાળ રાખનાર અધિકારી (છેલ્લા ડબ્બામાં રહીને બ્રેક વગેરે ઉપર કાબૂ રાખનારો). [૦ ઑફ ઑનર (રૂ.પ્ર., અં.) અન્ય રાષ્ટ્રના પ્રતિનિધિ કે રાજ્યના વરિષ્ઠ કોટિના અધિકારીઓને લશ્કર કે પોલીસ તરફથી આપવામાં આવતી સલામનો વિધિ]

**ગાર્ડન** સ્ત્રી. [અં.] બાગ, બગીચો, ઉદ્યાન, ઉપવન

**ગાર્ડન-પાર્ટી** સ્ત્રી. [અં.] બાગ-બગીચામાં નાસ્તોપાણી-

આપવાને માટે કરવામાં આવતો મેળાવડો

**ગાર્ડ-રેઇલ** પું. [અં.] રેલના રસ્તાને સાચવનારો લોખંડનો પાટો

**ગાર્ડ-સ્ટોન** પું. [અં.] ચોકીના નિશાન માટે ખોડવામાં આવતો પથ્થરનો ખાંભો

**ગાર્ડો** પું. [પોર્યુ.] ચોકીદાર, પહેરગીર

**ગાર્ડિયન** વિ. [અં.] સગીરનું રક્ષણ કરનાર, વાલી

**ગાર્નેટ** પું. [અં.] એક જાતનો કિંમતી પથ્થર

**ગાર્ભિક** વિ. [સં.] ગર્ભને લગતું

**ગાર્લિક** ન. [અં.] લસણ

**ગાર્હપત્ય** પું. [સં.] હિંદુ વૈદિક ધર્મ પ્રમાણે દ્વિજ ગૃહસ્થે ઘરમાં રાખવાનો ત્રણમાંનો એક અગ્નિ. (૨) ન. ગૃહસ્થ-પણું. (૩) ઘરનું કારભારું

**ગાર્હપત્યાગ્નિ** પું. [+ સં. अग्नि] જુઓ 'ગાર્હપત્ય(૧).'

**ગાર્હ-મેધ** પું. [સં.] હિંદુ વૈદિક વિધિ પ્રમાણે દ્વિજ ગૃહસ્થે ઘરમાં કરવાનો પંચયજ્ઞ-વિધિ

**ગાર્હસ્થ્ય** ન. [સં.] ગૃહસ્થપણું, ગૃહસ્થાશ્રમ

**ગાર્હસ્થ્ય-ધર્મ** પું. [સં.] ગૃહસ્થે બજાવવાની ફરજ

**ગાલ** પું. [સં. गल्ल] મોઢા ઉપરની ગલોફાંની બહારની બાજુ (તે તે જમણી-ડાબી). [**૦ ઉપર ગાલ** (-ઉપરય) (રૂ. પ્ર.) પ્રફુલ્લતા. **૦ કરવા** (રૂ.પ્ર.) ગાળ આપવી. **૦ તોડવા** (રૂ.પ્ર.) પ્રેમથી ગાલે બચી લેવી. **૦ બજાવવા** (રૂ.પ્ર.) બડાઈ કરવી. **૦માં હસવું** (રૂ.પ્ર.) મોં મલકાવવું. **૦ ટીકવા** (રૂ.પ્ર.) વરરાજાનો સત્કાર કરવો]

**ગાલખાતા** વિ., સ્ત્રી. વસૂલ ન થઈ શકે તેવી રકમ

**ગાલખોહાની ટાંગ** સ્ત્રી. એ નામની એક રમત

**ગાલ-ગલોચ** (-ચ્ય) સ્ત્રી. ગાળાગાળી, કડવી અને અશ્લીલ બોલાચાલી [ગાળવું એ

**ગાલન** ન. [સં.], **૦ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] ગાળવાની ક્રિયા,

**ગાલન-પત્ર** પું. [સં., ન.] પ્રવાહી ગાળવા માટેનો કાગળ, 'ફિલ્ટર-પેપર'

**ગાલ-પચોળાં, -ળિયાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'ગાલ' દ્વારા.] ગાલ ફૂલી આવવાનો રોગ, ગળસૂણાનો રોગ, લાપોટિયાં

**ગાલ-પુરાણ** ન. [જુઓ 'ગાલ' + સં.] (લા.) મોઢાની વાતો

**ગાલ-ફાડિયું** ન. [જુઓ 'ગાલ' + 'ફાડવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] (લા.) એક જાતની દળદાર પૂરી, ધારીપૂરી

**ગાલ-ફૂગી** પું. [જુઓ 'ગાલ' + 'ફૂગી.'] ગાલની ચામડી કોહવાનો એક રોગ

**ગાલ-મસૂ(-શિ)રિયું** ન. [સં. गल्ल-मसूरिकक->પ્રા. गल्ल-मसूरियअ-] સૂતી વખતે ગાલ નીચે મૂકવાનું મસરૂનું કે રૂના કૂણા ગાભાવાળું ઓશીકું

**ગાલ-માર, -રુ** વિ. [જુઓ 'ગાલ' + 'મારવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ.પ્ર.] (લા.) મોટી મોટી બડાઈ મારનાર, મોટી મોટી વાતો કરનાર, ડફાકો [વ્યાકરણકાર. (સંજ્ઞા.)

**ગાલવ** પું. [સં.] એ નામનો એક પ્રાચીન ઋષિ-એક સં.

**ગાલ-સુંડો** (-સુણ્ડો) પું. [સં. गल्ल-शुण्डक->પ્રા. गल्ल-सुंडअ-] જુઓ 'ગાલ-પચોળાં.'

**ગાલાવેલું** વિ. ભોળું અને કાંઈક ઓછી સમજવાળું

**ગાલિ(-લી)** સ્ત્રી. [સં.] ગાળ

**ગાલિ(-લી)-પ્રદાન** ન. [સં.] ગાળ દેવી એ

**ગાલી** જુઓ 'ગાલિ.' [પાથરણું

**ગાલીચો** પું. [ફા. ગાલીચહ્] ઊનનું એક જાતનું ભાતીગર

**ગાલી-પ્રદાન** જુઓ 'ગાલિ-પ્રદાન.'

**ગાલુ** વિ. [જુઓ 'ગાલ' + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] (લા.) નકામી વાતો કરનારું. (૨) બડાઈ મારનારું

**ગાલોડું(-ડું)** જુઓ 'ગલોડું.'

**ગાલોડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. કમળ-કાકડી

**ગાલોડું** જુઓ 'ગાલોડું.'

**ગાલોરા** પું., બ. વ. [જુઓ 'ગાલ' દ્વારા.] મોટેથી ગાવાની ક્રિયા, રાગડા કાઢવા એ

**ગાલ્લી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાલ્લું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગાડી, નાનું ગાડલું. (૨) આકાશમાંનું સપ્તર્ષિનું મંડળ

**ગાલ્લી**[2] સ્ત્રી. ત્રીસ મણનું જૂનું એક માપ

**ગાલ્લું** ન. [જુઓ 'ગાડું' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર., અને ઉચ્ચારણ-લાઘવ.] ગાડલું, નાનું ગાડું

**ગાલ્લો** પું. [જુઓ 'ગાલ્લું.'] બાળકોને રમવાનો ગાડલો

**ગાવ-કશ** સ્ત્રી. [ફા.] બળદથી ખેંચવામાં આવતી તોપગાડી

**ગાવ-કુશી** સ્ત્રી. [ફા.] ગો-હત્યા

**ગાવ-ખાનું** ન. [ફા. + જુઓ 'ખાનું.'] ગાયની કોઢ, ગોશાળા. (૨) (લા.) મૂએલાં ઢોરોની ચામડી ઉતારવાની જગ્યા

**ગાવ-ઝબાન** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ. (૨) ગાયની આંખના આકારની બનાવેલી રોટલી

**ગાવઢકું** ન. બોરનું પાંદડું

**ગાવડલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાવડી' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. જુઓ સ્વાભાવિક 'ગાવલડી.'] જુઓ 'ગાવડી.'

**ગાવડિયું** ન. [જુઓ 'ગાવડું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગાયના પગની ખરીની પાછળનો > આવા આકારનો ભાગ

**ગાવડી** સ્ત્રી. [સં. 'ગાવડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (કાંઈક અનુકંપાના અર્થમાં) ગાય [પ્ર.] જુઓ 'ગાવડિયું.'

**ગાવડું** ન. [જુઓ गो. > ગુ. 'ગાવ' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.

**ગાવ-ડોલ** પું. [જુઓ 'ગાવી' + 'ડોલ.'] વહાણમાંના કૂવાનો ઉપલો ભાગ, મુખ્ય કૂવા-સ્તંભ. (વહાણ.)

**ગાવણું** ન. [જુઓ 'ગાવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] ગાવાની ક્રિયા

**ગાવ-તકિયો** પું. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'તકિયો.'] વાંસે રાખવામાં આવતું એક ખાસ જાતનું ઓશીકું

**ગાવ-દોશ** સ્ત્રી. ગાય દોહવાની તાંબડી

**ગાવ-મેશ** સ્ત્રી. ભેંસ

**ગાવલડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાવડી;' ઉચ્ચારણની સરળતા ખાતર 'ડી' પહેલાં ગુ. 'લ' ત. પ્ર. જુઓ 'ગાવડલી.'] (કાંઈક અનુકંપાથી) ગાય, ગાવડી

**ગાવલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાવલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] દલાલી, કમિશન. [**૦ કાઢવી** (રૂ. પ્ર.) આડત મળે તેવું કામ કાઢવું. **૦ કાઢી જવી** (રૂ. પ્ર.) બહાનું કાઢી કામમાંથી છટકી જવું]

**ગાવલું** ન. બહાનું કાઢી કામમાંથી છટકવાની ક્રિયા

**ગાવલ્ગણિ** પું. [સં.] ગવલ્ગણનો પુત્ર સંજય (ધૃતરાષ્ટ્રનો સારથિ). (સંજ્ઞા.)

**ગાવશીર** સ્ત્રી. [ફા.] દવામાં વપરાતો એ નામનો એક ગુંદર

**ગાવ-શુમારી** સ્ત્રી. [ફા.] ઢોર ઉપર લેવામાં આવતો એક વેરો

**ગા-વસૂકણું** જુઓ 'ગાય-વસૂકણું.'

**ગાવા-ગોશ્ત** ન. [ફા.] ગાયનું માંસ

**ગાવી** પું. વહાણની ઉપરનો સઢ. (વહાણ.)

**ગાવું** સ. ક્રિ. [સં. गै ધાતુનું गाय्- > પ્રા. गा-] સ્વરોના આરોહ-અવરોહપૂર્વક કંઠમાંથી રાગ કાઢવો. (૨) (લા.) એકની એક વાત વારંવાર કરવી. (૩) બણગાં ફૂંકવાં, બડાઈ કરવી. [-યા કરવું (રૂ. પ્ર.) (લા.) જુઓ 'ગાવું(૨)'-'ગાવું (૩)'. -યું ગાવું (રૂ. પ્ર.) હાજી હા કરવું. ૦વગાડવું (રૂ. પ્ર.) આમોદ-પ્રમોદ કરવો. (૨) બધાં સાંભળે એમ કહેવું.] **ગવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ગવડા(-રા)વવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગાશા** પું. [અર.], **-શિયો** પું. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **-શો** પું. [+ ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] ઘોડાની પીઠ ઉપર નાખવાનું જીન, પલાણ, ઘાસિયો. [**-શિયો ગૂંઠાળવો** (રૂ. પ્ર.) ઉચાળા ભરવા]

**ગાસ** પું. તુવેર મગ વગેરે અનાજનાં ઝીણાં કણસલાં. (૨) ઘાણીની આસપાસ બળદ નીચે વેરાયેલો કચરો

**ગાહલો-પીહલો** પું. પરાણે ગુજારો કરવાપણું. (૨) મુસીબત, અડચણ

**ગાળ**[1] પું. [જુઓ 'ગાળવું.'] કૂવા વગેરે ગાળવામાં આવતાં એમાંથી કાઢવામાં આવતું માટી વગેરે કસ્તર

**ગાળ**[2] (-ળ્ય) સ્ત્રી. [સં. गालि] મોઢામાંથી કાઢવામાં આવતો અશ્લીલ શબ્દ, અપશબ્દ, ભૂંડો કે ખરાબ બોલ. [૦આપવી, ૦ચોપડવી (-ચો-), ૦ચોપડાવવી (-ચો-), ૦ દેવી, ૦ભાંડવી, ૦ બોલવી, સંભળાવવી (રૂ.પ્ર.) અશ્લીલ ભૂંડા શબ્દ કહેવા]

**ગાળ-ગલી(-લો)ચ** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ગલીચ.'] ભૂંડી ગાળ, અપશબ્દ

**ગાળણ** ન. [જુઓ 'ગાળવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ગાળવામાં આવેલો પદાર્થ, સ્રાવણ. (૨) ગાળતાં કપડામાં કે ગળણીમાં પડી રહેલો પદાર્થ [ગાળવાની ક્રિયા

**ગાળણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાળણું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]

**ગાળણું** ન. [જુઓ 'ગાળવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] (લા.) જુવાર બાજરીના છોડ ઊભા થઈ ગયા પછી વચ્ચેના ગાળામાંથી નેદ કરવાની ક્રિયા [અપશબ્દ

**ગાળ-ભેળ** (ગાળ્ય-ભેળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાળ,' દ્વિત્વ.] ગાળ, ગાળવું જુઓ 'ગળવું'માં. (૨) કચરો કાઢી શુદ્ધ કરી તારવવું. (૩) દારૂ વગેરે તૈયાર કરવાની ક્રિયા કરવી. ગળાવું પુનઃ-કર્મણિ., ક્રિ. **ગળાવવું** પુનઃપ્રે., સ. ક્રિ.

**ગાળં-ગાળા** (ગાળમ્-ગાળા), **ગાળાગાળ** (-ળ્ય), **-ળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાળ'નો દ્વિર્ભાવ.] સામસામી સખત ગાળો આપવી એ

**ગાળિયા-તાળિયા** પું., બ. વ. [જુઓ 'ગાળી' + 'તાળી'-એ બેઉને ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] પરસ્પર ગાળો દેવી અને તાળીઓ પાડયા જવી એ ક્રિયા

**ગાળિયું**[1] ન. [જુઓ 'ગાળો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઢોરને બાંધવાનું ગાળાવાળું દોરડું. [૦ કાઢવું (રૂ. પ્ર.) માથા ઉપર આવેલું કામ યુક્તિથી ન કરવું]

**ગાળિયું**[2] ન. [જુઓ 'ગાળવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ગાળવામાં આવતાં નીચે પડી રહેલો કચરો કીટું વગેરે, ગાળણ

**ગાળિયો** પું. [જુઓ 'ગાળિયું.[1]'] ઢોર વગેરે બાંધવા દોરડાનો આંટીની ગાંઠ વાળી કરેલો ગાળાવાળો આકાર

**ગાળી**[1] સ્ત્રી. [સં. गालिका > પ્રા. गालिआ-] જુઓ 'ગાળ.[2]' (આ શબ્દ રૂઢ નથી.)

**ગાળી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાળો + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કોઈ પણ બે ઊભી કરાડ કે દીવાલ જેવા આકારની વચ્ચેનો નાળ જેવો ભાગ, નેળ. (૨) સાંકડી શેરી

**ગાળી**[3] સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાળવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] મીઠાઈ માટેની ચાસણી કરવાના કરાતા જુદા જુદા ભાગો માંહેનો દરેક ભાગ

**ગાળી-ગલોચ** જુઓ 'ગાળ-ગલીચ.'

**ગાળીનું** ન. આરસાની કૂતી ભરાવી રાખવા જણૂતરા ઉપર બાંધેલો કડછો. (વહાણ.) [અંતર

**ગાળું** ન. [જુઓ 'ગાળો.'] વચમાંનો સમય. (૨) વચમાંનું

**ગાળો**[1] પું. [સં. कालक- > પ્રા. कालअ ગુ. સુધીમાં क > ग] બે સમય વચ્ચેનો સમય-ભાગ. (૨) મોસમ, જેમકે 'ફરી-ગાળો.' (૩) (લા.) કોઈ પણ બે ઊભા કે આડા પદાર્થો વચ્ચેનો ખાલી ભાગ. (૪) ઘંટીનાં બે પડો વચ્ચેની ખાલી જગ્યા. (૫) ઘંટીનું ઓરવાનું મોં. (૬) બંગડી બલોયાં વગેરેનો આકારની વચ્ચેનો ખાલી ભાગ. (૭) ગાળિયો, ઢોર બાંધવાની મોરી. (૮) બેલગાડીની ઊધ અને કઠેડાને એક કરવા માટે જડેલો લોઢાનો ઘડાઉ ટુકડો. (૯) બે રકમો વચ્ચેનો ફેર, વટાવ. [-ળા નરમ થઈ જવા (રૂ. પ્ર.) હાંજાં ગગડી જવાં. ૦ કરવો (રૂ.પ્ર.) દોરડાંનો ફાંસો કરવો. ૦ કાઢવો (રૂ. પ્ર.) ઘંટીના ગાળામાંના દાણા બહાર કાઢવા. ૦ કાઢી ના(-નાં)ખવો (રૂ. પ્ર.) ભાવફેર મટાડી દેવો. ૦ કાઢી લેવો (રૂ. પ્ર.) વટાવ કાઢવો. ૦ ગળી જવો (રૂ. પ્ર.) શરીર પાતળું થઈ જવું. ૦ પડવો (રૂ. પ્ર.) સમયનું અંતર રહેવું. ૦ પાડવો (રૂ. પ્ર.) દોરડાનો ફાંસલો કરવો. (૨) સમયનું અંતર રાખવું. ૦ રાખવો (રૂ. પ્ર.) વચ્ચે અંતર રાખવું. (૨) વટાવની વ્યવસ્થા રાખવી. ૦ વાળવો (રૂ. પ્ર.) દોરડાનો ફાંસો કરવો]

**ગાળો**[2] પું. સ્ત્રીઓને પહેરવાનું એક રેશમી કપડું

**ગાંકર** (-રય) સ્ત્રી. એક જાતની હલકા પ્રકારની રોટલી

**ગાંગ** (ગાઙ્ગ) વિ. [સં.] ગંગાને લગતું. [૦ જલ(-ળ) (રૂ. પ્ર.) આસો માસમાં વરસતા વરસાદનું પાણી]

**ગાંગડ** (-ડય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાંગડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય થયા પછીનો વિકાસ.] જરા મોટી ઘાટ-ઘૂટ વિનાની કાંકરી. (૨) નદીમાંની મરડિયા પ્રકારની કાંકરી. (૩) એ નામની એક વનસ્પતિ [કાંકરાવાળું

**ગાંગડિયું** વિ. [જુઓ 'ગાંગડો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગાંગડા-

**ગાંગડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાંગડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'ગાંગડ.'

**ગાંગડુ** વિ. [જુઓ 'ગાંગડો.'] (લા.) પલળે કે બફાય નહિ તેવું. (૨) (લા.) મૂર્ખ પ્રકૃતિનું, અણઘડ. (૩) પું. ન બફાય તેવો ધાન્યનો દાણો. [૦ રહેવું (-રે:વું) (રૂ. પ્ર.) નહિ સુધરવું. (૨) બંને પક્ષોનો વિશ્વાસ ગુમાવવો]

**ગાંગડો** પું. [રવા.] કોઈ પણ ઘનપદાર્થનો અવ્યવસ્થિત ગોળ ટુકડો. (૨) નહિ ફાટેલું કપાસનું જીંડવું. (૩) મૂળ, મૂળિયું

**ગાંગણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ, ગંગેટી. (૨) મૂંઝી ગયેલું ગૂમડું

**ગાંગ(-ઘ)રડવું** અ. ક્રિ. [રવા.] જુઓ 'ગાંગરવું.'

**ગાંગરણ** ન. [જુઓ 'ગાંગરવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ગાંગરવું એ, (ઊંટના મોઢામાંથી) અવાજ કાઢવો એ. (૨) (લા.) ગુમરાટ, ગુમરાણ, ગુમાટો

**ગાંગરવું** અ. ક્રિ. [રવા.] (ઊંટનું) બરાડવું. (૨) (લા.) મોટે અવાજે ઠેકડા તાણી રડવું

**ગાંગરોળ** પું. એક પ્રકારનો પોપટ

**ગાંગલું** વિ. [જુઓ 'ગાંગું' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઢંગધડા વિનાની પ્રકૃતિનું. (૨) ન. (લા.) ગણગણાટ, બબડાટ. (૩) આનાકાની [વિલંબ કરવાની વૃત્તિ

**ગાંગા-ગમચા** પું., બ. વ. [રવા.] કામ ન કરવાની કે કામમાં

**ગાંગાં-તલ્લાં** ન., બ. વ. [રવા.] કામ ન કરવા માટે કાઢવામાં આવતાં બહાનાં, ગલ્લાં-તલ્લાં

**ગાંગું** વિ. [રવા.] જુઓ 'ગાંગલું.'

**ગાંગેટી** જુઓ 'ગંગેટી.'

**ગાંગેય** (ગાઙ્ગેય) પું. [સં.] ગંગાપુત્ર દેવવ્રત ભીષ્મ—કુરુવંશના રાજા શંતનુનો પુત્ર અને પાંડવ-કૌરવોના દાદા મોટા કાકા

**ગાંગેરિયું** ન. [રવા.] ખંજન પક્ષી, દિવાળી-ઘોડો

**ગાંગો** પું. [સં. गङ्गक->પ્રા. गंगअ-] દંતકથાનો એક એ નામનો તેલી (રાજા ભોજ ધારાપતિના સમયનો ગણાતો). (સંજ્ઞા.)

**ગાંગ્ય** (ગાઙ્ગ્ય) વિ. [સં.] ગંગાને લગતું

**ગાંઘરડવું** જુઓ 'ગાંગરડવું'-'ગાંગરવું.'

**ગાંછા-વાડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાંછો' + 'વાડ' (=લત્તો).] વાંસ-ફોડાઓનો મહોલ્લો

**ગાંછી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાંછો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગાંછા જ્ઞાતિની સ્ત્રી, વાંસફોડી

**ગાંછી**[2] સ્ત્રી. ભાર ઉપાડનારાં ગધેડાં બળદ વગેરે પ્રાણીઓની પીઠ ઉપર મુકાતી ગાદી

**ગાંછો** પું [દે. પ્રા. गंछअ—એક મ્લેચ્છ જ્ઞાતિ.] વાંસનાં ટોપલા ટોપલી વગેરે બનાવનારી એક જ્ઞાતિનો પુરુષ, વાંસ-ફોડો

**ગાંજણી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ગાંજરો** પું. હાથીને કાબૂમાં રાખી હાંકવાનો અંકુશ

**ગાંજવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. गंजिअ વિ. પરાજિત દ્વારા] ગાંઠવું, લેખવું (પ્રયોગની દૃષ્ટિએ 'ગાંજ્યા જવું નહિ' એમ નકારાત્મક રૂઢ છે : 'માણસ ગાંજ્યો જતો નથી' 'સ્ત્રી ગાંજી જતી નથી' વગેરે)

**ગાંજા-કસુ** વિ. [જુઓ 'ગાંજો' + ફા. 'કશ' પ્ર.], **ગાંજા-ખોર, -રિયું** વિ. [જુઓ 'ગાંજો' + ફા. 'ખોર્' પ્ર. + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ગાંજો પીનાર

**ગાંજિયો** પું. [જુઓ 'ઘાંઇજો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઘાંઇજો, વાળંદ, હિંદુ હજામ

**ગાંજિ(-જી)વ** (ગાણ્ડિ-જી(-ણ્ડી)વ) ન. [સં. गाण्डि(-ण्डी)व] પાંચ પાંડવોમાંના અર્જુનનું એ નામનું ધનુષ, ગાંડીવ. (સંજ્ઞા.)

**ગાંજું** ન. ગજર. (૨) બારણાનો ભાગ. (૩) આંગણું

**ગાંજો**[1] પું. ભાંગના છોડની કળાઓ. [૦ પીવો, ૦ ફૂંકવો (રૂ. પ્ર.) ચલમમાં નાખી એનો ધુમાડો ચૂસવો]

**ગાંજો**[2] પું. વચલો ગાભો. (૨) શેરડી પીલવાના ચિચોડાના સળનો નળાકાર લાંબો ઉપલો ભાગ. (૩) પથ્થરપાટી ઉપર લખવાની આખી પેન

**ગાંજો**[3] પું. શરીરનો બાંધો-શરીરનું કદ

**ગાંઠ** (-ઠ્ય) સ્ત્રી. [સં. ग्रन्थि પું.> गंठि પું., સ્ત્રી.] આંટી-વાળો બંધ, ગ્રંથિ. (૨) ઝાડ શેરડી વગેરેમાંથી જ્યાંથી ફાંટો ફૂટે છે તે ભાગ. (૩) લાકડામાંનો ભમરાવાળો ગંઠાઈ ગયેલો ભાગ. (૪) કંદ (જેમાંથી મૂળ ફૂટી છોડ થાય છે). (૫) શરીરમાં લોહી ગંઠાઈ જતાં જામતો નાનો મોટો ગઠ્ઠો. (૬) મરકી જેવા રોગમાં તેમજ સાથળ-બગલમાં થતી રોગની ગ્રંથિ. (૭) (લા.) અંટસ, વેર, શત્રુતા. (૮) પોતાની માલિકી, અંગત માલિકી. [૦ ઊકલવી, ૦ ખૂલવી (રૂ.પ્ર.) ખુલાસો થઈ જવો. ૦ ઓગળી જવી (-ઓ-) (રૂ.પ્ર.) શરીર-માંની રોગની ગાંઠ બેસી જવી. ૦ કરવી (રૂ.પ્ર.) છાના પૈસા સંઘરી જવા. ૦ ખોલવી (રૂ. પ્ર.) સમાધાન લાવી આપવું. (૨) ગેર-સમજ દૂર કરવી. ૦ ઘાલવી (રૂ.પ્ર.) વેળ બાઝવી, રોગની ગાંઠ થવી. ૦ થવી (રૂ.પ્ર) સંપ થવો. (૨) ગાંઠ ઘાલવી. ૦ નીકળવી (રૂ. પ્ર.) મરકીનો રોગ થવો. ૦નું (રૂ.પ્ર.) પોતાનું, પદરનું. ૦નું ઉમેરવું, ૦નું જોડવું (રૂ.પ્ર.) પદરનું આપવું. (૨) વધારીને વાત કરવી. ૦નું ગોપીચંદન (-ચન્દન) (રૂ. પ્ર.) પોતાને નાણે ખોટનો ધંધો. ૦ પડવી (રૂ.પ્ર.) દોરી-દોરામાં ગાંઠ બંધાઈ જવી. (૨) શત્રુતા થવી. ૦ પાડવી (રૂ.પ્ર.) ગાંઠ તૈયાર કરવી, આંટી પાડવી. ૦ બાંધવી (રૂ.પ્ર.) અંટસ રાખવો. ૦બેસવી (-બેસવી) (રૂ.પ્ર.) મેળ મળી જવો. ૦ બેસી જેવી (-બેસી-) (રૂ.પ્ર.) રોગની ગાંઠ ઓગળી જવી. ૦ મારવી, ૦ લગાવવી (રૂ. પ્ર.) આંટી બાંધવી. ૦ વળવી (રૂ. પ્ર.) મૈત્રી બંધાવી. ૦ વાળવી (રૂ.પ્ર.) આંટી બાંધવી. -ઠે કરવું (ગાંઠયે-) (રૂ.પ્ર.) છાના પૈસા સંઘરવા. -ઠે બાંધવું (ગાંઠયે-) (રૂ.પ્ર.) પોતાની માલિકીનું કરી લેવું. -ઠે હોવું (ગાંઠયે-) (રૂ. પ્ર.) પોતાના કબજામાં હોવું. -ઠો લેવી (ગાંઠયો-) (રૂ. પ્ર.) લગ્નની તિથિ નક્કી કરવી] [બળવી બટાકા વગેરે પ્રકારનું કંદ

**ગાંઠ-કંદ** (ગાંઠય-કન્દ) પું., [જુઓ 'ગાંઠ' + સં.] સૂરણ

**ગાંઠ-કોબી** (ગાંઠય-કોબી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાંઠ' + 'કોબી.'] આલકૂલ, નોળકોળ (કંદ-શાક)

**ગાંઠ-ગળફો** (ગાંઠય-) જુઓ 'ગાઠિ-ગળફો.'

**ગાંઠડિયું** વિ. [જુઓ 'ગાંઠ'+ગુ. 'ડું' + 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગાંઠવાળું

**ગાંઠડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાંઠડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઉપરના ભાગમાં છેડાઓની ગાંઠ મારવામાં આવી છે તેવી મોટલી, પોટલું [ગાંઠડી, મોટલો

**ગાંઠડો** પું. [જુઓ 'ગાંઠ' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] મોટી

**ગાંઠણ** ન. [સં. ग्रन्थन>પ્રા. गंठण] ગાંઠવાની ક્રિયા. (૨) બે તારને જોડતી ગ્રંથિ. (૩) સાંધો. (૪) ગાંઠવાળી દોરી. (૫) રાનીપરજમાં જ્ઞાતિ-જમણની એક રીત

**ગાંઠણું** ન. [સં. ग्रन्थनक>પ્રા. गंठणअ-] જુઓ 'ગાંઠણ(૫).'

**ગાંઠ-દાર** (ગાંઠય-) વિ. [જુઓ 'ગાંઠ' + ફા. પ્રત્યય.] ગાંઠવાળું

**ગાંઠ-ભર્યું** (ગાંઠય-) વિ. [જુઓ 'ગાંઠ' + 'ભરવું' + ગુ. 'ઉ''

ત. પ્ર.] પોતાનું માત્ર સાંચવનારું. (૨) અઘરું, મુશ્કેલ

**ગાંઠવું** સ. ક્રિ. [ સં. ग्रन्थ् > પ્રા. गंठ ] આંટી પાડીને બાંધવું, ગાંઠ વાળવી. (૨) ગૂંથવું, જોડવું, ઝકડવું. (૩) ગણકારવું, લેખવું (મોટે ભાગે 'નકાર' સાથે)

**ગાંઠાળું** વિ. [જુઓ 'ગાંઠ' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] ગાંઠવાળું, ગાંઠાગાંઠાવાળું [જાતનું ઘાસ, ગાંઠિયું

**ગાંઠિયાર** ન. [જુઓ 'ગાંઠ' દ્વારા.] વેલાની માફક થતું એક

**ગાંઠિયું** વિ. [ સં. ग्रन्थिकक- > પ્રા. गंठियअ- ] ગાંઠવાળું. (૨) ન. ગાંઠિયાર ઘાસ

**ગાંઠિયો** પું. [જુઓ 'ગાંઠિયું.'] ગાંઠનો આકાર. (૨) અંડ, વૃષણ. (૩) ડુંગળી. (૪) હળદરનું સુકાયેલું મૂળ. (૫) ચણાના લોટની તળેલી જાડી સીધી યા આમળાટવાળી સળી. [**૦ તાવ** (રૂ.પ્ર.) મરકી યા પ્લેગની બિમારી. **૦ વા** (રૂ. પ્ર.) શરીરમાં ગાંઠા ગાંઠા થઈ જાય એ પ્રકારનો એક વાતરોગ]

**ગાંઠી** સ્ત્રી. [સં. ग्रन्थिका > પ્રા. गंठिआ] એક ઘરેણું (કોણી ઉપર સ્ત્રીઓ પહેરે છે તે)

**ગાંઠી-દાર** વિ., પું. [જુઓ 'ગાંઠી' + ફા. પ્રત્યય.] વારસાથી જમીન મળી હોય તેવો જમીનદાર

**ગાંઠેલો, ૦ ચામણચોટો** પું. એ નામનું એક ઘાસ

**ગાંઠો** પું. [સં. ग्रन्थक- > પ્રા. गंठअ-] ગાંઠ પડી ગઈ હોય તેવો આકાર. (૨) શેરડી વગેરેમાં પેરાઈ પાસેનો આંખ ઉપરનો ભાગ. (૩) લાકડાનો ન ચિરાય તેવો ભમરાવાળો ભાગ. [**૦ ઘાલવો** (રૂ. પ્ર.) ચાલતા કામમાં અડચણ કરવી]

**ગાંઠો-ગળફો** પું. [જુઓ 'ગાંઠો' + 'ગળફો.'] કફને કારણે ગળામાંથી બહાર કાઢવામાં આવતું બંધાયેલું ગાંઠાના આકારવાળું બલગમ. (૨) (લા.) ખટકો, સંશય. (૩) વાંધોસાંધો

**ગાંડ** (-ડચ) સ્ત્રી. શરીરમાંથી મળ નીકળવાનું નીચેનું દ્વાર કે બાકું, ગુદા. [**૦ આંગળી કરવી** (રૂ. પ્ર.) છેડવું, અટકચાળું કરવું. **૦ ગરદન એક થવી** (રૂ. પ્ર.) તદ્દન થાકી જવું. **૦ ગળામાં આવવી** (રૂ. પ્ર.) ફસાઈ જવું. **૦ગુલામી કરવી, ૦ ચાટવી** (રૂ. પ્ર.) ખુશામત કરવી. **૦ ચાલવી** (રૂ. પ્ર.) ઝાડાનો રોગ થવો. **૦તળે રેલો** (રૂ. પ્ર.) પોતાનો દોષ. **૦ ધોતાં ન આવડવી** (રૂ.પ્ર.) ઢંગ વગરનું હોવું. **૦ ધોવી** (રૂ. પ્ર.) ખુશામત કરવી. **૦ના વેર સુધી** (રૂ. પ્ર.) પૂરેપૂરું. **૦ પછવાડે વાત કરવી** (રૂ. પ્ર.) નિંદા કરવી, પાછળથી વાંકું બોલવું. **૦ પર હાથ** (રૂ. પ્ર.) બેદરકારી. (૨) નચિંતપણું. **૦ ફાટવી** (રૂ. પ્ર.) ડરવું. **૦ બળવી** (રૂ. પ્ર.) ઈર્ષ્યા થવી. **૦ મારવી** (રૂ. પ્ર.) ગુદામૈથુન કરવું. (૨) સતાવવું, હેરાન કરવું. (૩) કંટાળો આપવો. **૦માં પેસવું** (-પેસવું) **૦માં ભરાવું** (રૂ. પ્ર.) ખુશામત કરવી. **૦માં છાણ હોવું** (રૂ. પ્ર.) શક્તિ હોવી. **૦ રગડવી** (રૂ. પ્ર.) સખત મહેનત કરવી. **૦ વગરનું ઢોળણું, ૦ વિનાનો ગોબો** (રૂ. પ્ર.) વારંવાર વિચાર કે પક્ષ બદલ્યા કરનારું. **૦ વધારવી** (રૂ.પ્ર.) આળસમાં પડચા રહેવું. **-ડે ભમરો હોવો** (ગાંડચે-) (રૂ. પ્ર.) ક્યાંય ઠરી ઠામ ન બેસવું **-ડે મરચાં લાગવાં** (ગાંડચે-) (રૂ. પ્ર.) સારી રીતે ખોટું લાગવું]

**ગાંડ-ગમચાં** (ગાંડચ-) ન., બ.વ. [જુઓ 'ગાંડ' + અર. ગમ્જહ્.] (લા.) મરડાટ, આનાકાની. (૨) બડાઈ, શેખી

**ગાંડ-ગૂ-વાળું** (ગાંડચ-) વિ. [જુઓ 'ગાંડ' + 'ગૂ' + ગુ. 'વાળું' ત. પ્ર.] (લા.) મૂર્ખ, બુદ્ધિહીન

**ગાંડ-ઘસણી** (ગાંડચ-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાંડ'+'ઘસવું'+ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] બેસીને જમીન સાથે પૂંઠ ઘસી ચાલવું એ. (૨) (લા.) આજીજી, કાલાવાલા

**ગાંડ-છા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાંડું' દ્વારા.] ઘેલછા, ગાંડાપણું, ગાંડાઈ

**ગાંડડ** વિ. [ જુઓ 'ગાંડું' + ગુ.'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ] ગાંડું, દીવાનું. (૨) (લા.) સમજ વિનાનું, મૂર્ખ

**ગાંડ-પણ** ન [જુઓ 'ગાંડું + ગુ. 'પણ' ત. પ્ર.] ગાંડાપણું, ઘેલછા, ગાંડાઈ, ગાંડછા

**ગાંડ-ભરું** (ગાંડચ-) વિ. [જુઓ 'ગાંડ' + ભરવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] (લા.) પેટભરું, એકલપેટું, સ્વાર્થી

**ગાંડ-મરામણું** (ગાંડચ-) વિ. [જુઓ 'ગાંડ' + 'મારવું' + ગુ. 'આમણું' કૃ. પ્ર.] સૃષ્ટિ-વિરુદ્ધ મૈથુન કરાવનારું

**ગાંડ-સળી** (-ગાંડચ-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાંડ' + 'સળી.'] (લા.) અડપલું, તોફાન [ઘેલછા. (૨) (લા.) મૂર્ખતા

**ગાંડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાંડું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ગાંડપણ,

**ગાંડિયું**[1] વિ. [ જુઓ 'ગાંડું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ] ગાંડા જેવા સ્વભાવવાળું, મૂર્ખ

**ગાંડિયું**[2] ન. [ જુઓ 'ગાંડ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર. ] કોસ હાંકનારનો કેડ ઉપર બાંધવાનો ચામડાનો ટુકડો

**ગાંડિ(-ડી)વ** ન. [સં.] જુઓ 'ગાંજિવ.'

**ગાંડિ(-ડી)વ-ધન્વા, ગાંડિ(-ડી)વ-પાણિ** (ગાણ્ડિ(-ણ્ડી)વ-) પું. [સં.] ગાંડીવ નામનું ધનુષ જેનું છે—ગાંડીવ ધનુષ જેના હાથમાં છે તે પાંડવ અર્જુન

**ગાંડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાંડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) ભેંસની એક જાત. [**૦ કરવી** (રૂ. પ્ર.) ચોપાટની રમતમાં પાકેલી સોગઠી બીજી વાર પડમાં લેવી]

**ગાંડી-પાંચી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાંડું-પાંચું + બેઉને ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગાંડી સ્ત્રી. (૨) અસ્થિર મનવાળી સ્ત્રી

**ગાંડીવ** (ગાણ્ડીવ) જુઓ 'ગાંડિવ.'

**ગાંડીવ-ધન્વા, ગાંડીવપાણિ** (ગાણ્ડીવ-) જુઓ 'ગાંડિવ-ધન્વા'-, 'ગાંડિવ-પાણિ.'

**ગાંડું** વિ. [હિં. ગંડૂ] ઘેલું, દીવાનું, ઉન્માદી, ચસકેલું. [**-ડાં કાઢવાં** (રૂ. પ્ર.) મૂર્ખાઈનાં વચન કહેવાં. **૦ થઈ જવું** (-થૈ-) (રૂ. પ્ર.) ખૂબ રાજી રાજી થઈ જવું. **૦ કાઢવું** (રૂ. પ્ર.) બાજીમાં અવળી ચાલે ચાલવું]

**ગાંડું-ઘેલું** (-ઘેલું) વિ. [જુઓ 'ગાંડું + 'ઘેલું.'] સર્વ રીતે ગાંડું. (૨) (લા.) ઓછી સમજવાળું, મૂર્ખ. (૩) ભોળું

**ગાંડું-ટોળ, ગાંડું-તૂર** વિ. [જુઓ 'ગાંડું' દ્વારા.] તદ્દન ગાંડું. (૨) પ્રેમથી આતુર [અર્ધઘેલા જેવું

**ગાંડું-પાંચું** વિ. [જુઓ 'ગાંડું' દ્વારા.] ઓછી સમજવાળું,

**ગાંડૂડિયું** વિ. [જુઓ 'ગાંડું' + ગુ. 'ઊડ' + 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'ગાંડું.' [અળસિયું, અળસોલિયું

**ગાંડૂળ** ન. [સં. गण्डोल > પ્રા. गंडूल, પેટનું કૃમિ] (લા.)

**ગાંદરું** ન., **-રો** પું. [ચરો, 'ગોંદરું,-રો.'] જુઓ 'ગોંદરો.'

**ગાંદળી** સ્ત્રી., **-ળું** ન. ખડક કે ભેખડનું છૂટું પડેલું ડગળું. (૨) લાકડાં વહેરીને કરેલ લાંબો ગોળ ટુકડો. (૩) રોટલાનું

બટકું
**ગાંઠિયું** ન. બેટાંના શરીરે થતો એ નામનો એક રોગ
**ગાંધર્વ** (ગાન્ધર્વ) વિ. [સં.] ગંધર્વોને લગતું. (૨) પું. જુઓ 'ગંધર્વ.'
**ગાંધર્વ-નગર** (ગાન્ધર્વ-) જુઓ. 'ગંધર્વ-નગર.'
**ગાંધર્વ-લગ્ન** (ગાન્ધર્વ-) ન. [સં.], **ગાંધર્વ-વિવાહ** (ગાન્ધર્વ-) પું. [સં.] વર-કન્યા આપસ-આપસની સમઝૂતીથી કરી લે તેવાં લગ્ન
**ગાંધર્વ-વેદ** (ગાન્ધર્વ-) પું. [સં.] સંગીત-વિદ્યા, સંગીત-શાસ્ત્ર
**ગાંધર્વ-શિલ્પ** (ગાન્ધર્વ-) ન. [સં.] એ નામનો એક શિલ્પ-પ્રકાર
**ગાંધર્વી** (ગાન્ધર્વી) સ્ત્રી. [સં.] ગંધર્વ-સ્ત્રી
**ગાંધાર** (ગાન્ધાર) પું. [સં.] કુનાર અને સિંધુ નદી વચ્ચેનો કાબુલ નદી સુધીનો એક પ્રાચીન આર્ય-પ્રદેશ, કંદહાર (આજે અફઘાનિસ્તાન અને પેશાવરનો પ્રદેશ). (સંજ્ઞા.) (૨) સંગીતના સાત સ્વરોમાંનો ત્રીજો સ્વર, 'ગ.' (સંગીત.)
**ગાંધારી** (ગાન્ધારી) સ્ત્રી. [સં.] (ગાંધાર દેશના રાજાની પુત્રી હોવાને કારણે) કુરુવંશના રાજા ધૃતરાષ્ટ્રની રાણી અને કૌરવોની માતા. (સંજ્ઞા.)
**ગાંધિયા** સ્ત્રી. એ નામની એક જાતની માછલી
**ગાંધિયાટું, -ણું** ન. [જુઓ 'ગાંધી' દ્વારા.] ગાંધીની દુકાને મળતો માલ-સામાન, કરિયાણું. (૨) ગાંધીનો ધંધો
**ગાંધી** પું. [સં. गान्धिक- > પ્રા. गंधिअ-] મૂળમાં સુગંધી પદાર્થ વેચનારો, સરૈયો. (૨) કરિયાણાનો વેપારી
**ગાંધીજી** પું., બ. વ. [+ 'જી' માન-વાચક] ભારતને સ્વરાજ્ય લાવી આપનારા મહાત્મા મોહનદાસ કરમચંદ ગાંધી. (સંજ્ઞા.)
**ગાંધી-ટોપી** સ્ત્રી. [ જુઓ 'ગાંધીજી' + 'ટોપી.' ] ગાંધીજીએ ચાલુ કરેલી સફેદ ખાદીની લાંબી ટોપી
**ગાંધી-વગો** પું. [જુઓ 'ગાંધી' + 'વગો.'] ગાંધી લોકોનો રહેઠાણનો મહોલ્લો, ગાંધીવાડ, ગાંધીવાડો, ગાંધી-પાડો
**ગાંધી-વટું** ન., **-ટો** પું. [જુઓ 'ગાંધી' + સં. वृत्तक- > પ્રા. वट्टअ-] ગાંધીનો ધંધો. (૨) (લા.) બધા વિષયનું થોડું થોડું જ્ઞાન
**ગાંભીર્ય** (ગામ્ભીર્ય) ન. [સં.] ગંભીરતા, ગંભીરાઈ
**ગાંયજી** જુઓ 'ઘાંયજી'
**ગાંયજો** જુઓ 'ઘાંયજો.'
**ગાંશિ(-સિ)યો** પું. એક જાતનો જૂનો અમદાવાદી કિનખાબ
**ગાંસડા-પોટલાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ગાંસડો' + 'પોટલું.'] ગાંસડા અને પોટલાં. [**૦ બાંધવાં** (રૂ. પ્ર.) ઉચાળા ભરવા. (૨) સ્થાન બદલવું]
**ગાંસડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગાંસડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] મોટી ગાંઠડી. (૨) રૂ કાપડ વગેરેની મોટી ગાંઠ. [**૦ મૂકી જવી** (રૂ. પ્ર.) મોટી પૂંજી પાછળ રાખી જવી, કિંમતી વારસો મૂકી જવો]
**ગાંસડી-પોટલી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પોટલી.'] બાંધેલાં લૂગડાં લત્તાં. (૨) (લા.) સરસામાન
**ગાંસડો** પું. મોટો ગાંઠડો, પોટલો, મોટલો
**ગાંસણું** ન. છાણામાં થાપવા વપરાતો ઘાસનો કૂચો
**ગાંસી** સ્ત્રી. તીરની લોઢાની અણી
**ગિગડું** ન. એક જાતનું વાજિંત્ર
**ગિગલાવવું** જુઓ 'ગીગલવું'માં.
**ગિગોડો** પું. ઢોર તેમજ કૂતરાંના શરીર ઉપર પેદા થતો એક જીવડો, જંગોડો
**ગિટકડી** સ્ત્રી. ગમકના દસ માંહેનો એક ભેદ. (સંગીત.)
**ગિટકીડી** સ્ત્રી. સ્વરોને જલદી જલદી ઉચ્ચારાતાં ઊપજતો એક અલંકાર. (સંગીત.) [(૨) (લા.) આનંદ-મંગળ
**ગિડગિડતાન** ન. [રવા.] નગારાંનો સતત આવતો અવાજ.
**ગિતાર** ન. સારંગીના જેવું એક તંતુવાદ્ય
**ગિદરડું** ન. બેટાનું બચ્ચું
**ગિદૂર, ગિદ્દડ[1]** ન. શિયાળ
**ગિદ્દડ[2]** વિ. ઘણું ખાવાથી સુસ્ત થયેલું. (૨) ભારે થઈ ગયેલું
**ગિદ્દો** પું. એકના ભમતા ભમરડા ઉપર બીજો મારે છે તે ઘા, ઘોચો
**ગિનતી** સ્ત્રી. [હિં.] ગણતરી
**ગિની** સ્ત્રી. [અં.] એકવીસ શિલિંગની કિંમતનો બ્રિટનનો સોનાનો એક સિક્કો. (સંજ્ઞા.)
**ગિની-ઘાસ** ન. [અં + સં., પું.] ગિની (આફ્રિકા)ના પ્રદેશમાં થતું એક ખાસ પ્રકારનું ઘાસ (હવે બીજે પણ થાય છે.)
**ગિન્નાવું** અ. ક્રિ. [ હિં. ] ગુસ્સે થવું. (૨) રિસાવું. (૩) પતંગનું એક બાજુ નમી જવું
**ગિન્ની** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગિન્નાવું;' હિ.] પતંગનું એક બાજુ નમી ચક્કરમાં પડવું એ
**ગિબાવવું, ગિબાવું** જુઓ 'ગીબવું'માં.
**ગિબ્બન** ન. [અં.] એક જાતનું નાનું વાંદરું
**ગિમ્લેટ** સ્ત્રી. [અં.] શારડી, ગિરમીટ [રાખનારું યંત્ર
**ગિયર** ન. [અં.] મોટર વગેરે વાહનમાં ગતિને અંકુશમાં
**ગિરગીટ** ન. એ નામનું એક પક્ષી [વાચાળ પક્ષી
**ગિર-ચોંટિયા** (-ચોંડિયા) ન. એક જાતનું ધોળી કલગીવાળું
**ગિરજા** ન. [પોર્ચુ. ઇગ્રિજિયા] ખ્રિસ્તી લોકોનું દેવળ, ચર્ચ
**ગિરજા-ઘર** ન. [ + જુઓ 'ઘર.'] ખ્રિસ્તી પ્રાર્થના-મંદિર
**ગિરજાવવું** જુઓ 'ગીરજવું'માં.
**ગિરદી** સ્ત્રી. [ફા. ગિર્દી] (લોકોની) ભીડ, ગરદી, ગડદી
**ગિરદેશી** સ્ત્રી. [ ફા. ગર્દિશ્ ] ફેરફાર, ક્રાંતિ. (૨) બલિહારી
**ગિરદો** પું. [ફા. ગર્દ્] નીચે ઠરેલો કચરો
**ગિરનાર** પું. [સં. गिरिनगर > પ્રા. गिरिनअर નગર પરથી પછી પહાડ] જુઓ 'ગિરિનાર.'
**ગિરનારી[1]** વિ. [ + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ગિરનાર પર્વતને લગતું.
**ગિરનારી[2]** સ્ત્રી. [ + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ગિરનાર ઉપરનાં અંબાજી. (સંજ્ઞા.)
**ગિરનારી[3]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગિરનારો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગિરનારા બ્રાહ્મણ જ્ઞાતિની સ્ત્રી. (સંજ્ઞા.)
**ગિરનારો** પું. [ જુઓ 'ગિરનાર' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર. ] ગિરનારના પ્રદેશમાં રહેનાર બ્રાહ્મણોની એક કોમ અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)
**ગિરફતાર** વિ. [ ફા. ગિરિફતાર્ ] કેદમાં લઈ જવા પકડાયેલું
**ગિરફતારી** સ્ત્રી. [ફા. ગિરિફતારી] કેદમાં લઈ જવાની ક્રિયા
**ગિરબાદ** પું. ઘોડાનો એ નામનો એક રોગ

**ગિરમીટ** સ્ત્રી. [અર. એગ્રીમેન્ટ્] હિંદ બહાર લઈ જવામાં આવતા હતા ત્યારે મજૂરો પાસે કરાવવામાં આવતું હતું તે કરાર-પત્ર, 'એગ્રીમેન્ટ'

**ગિરમીટિયું** ન., **-યો** પું. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કરારપત્રથી બંધાયેલો આફ્રિકામાં જઈ રહેલો તે તે મજૂર

**ગિરવાવવું** જુઓ 'ગીરવાવું'માં.

**ગિરવી** જુઓ 'ગીરવી.'

**ગિરવી-ખત** જુઓ 'ગીરવી-ખત.'

**ગિરવી-દસ્તાવેજ** જુઓ 'ગીરવી-દસ્તાવેજ.'

**ગિરવી-દાર** જુઓ 'ગીરવી-દાર.'

**ગિરા**[1] સ્ત્રી. [સં.] વાણી. (૨) ભાષા કે બોલી

**ગિરા**[2] સ્ત્રી. [ફા. ગિરહ્] ગાંઠ. [**૦ ખોલવી** (રૂ. પ્ર.) ગેરસમજ દૂર કરવી. **૦ બાંધવી** (રૂ. પ્ર.) યાદ રાખવું. (૨) કોઈના રૂમાલમાં ગાંઠ વાળવી. **૦માં રાખવું** (રૂ. પ્ર.) ખીસામાં મૂકવું]

**ગિરાઈ** સ્ત્રી. ઠગખાનું

**ગિરાણી** સ્ત્રી. [ફા. ગિરાની] દુઃખ. (૨) મોંઘવારી. (૩) દુષ્કાળ

**ગિરાદ** સ્ત્રી. સિમેન્ટની જમાવેલી કે સંઘાડે ઉતારેલી થાંભલી, ગરાદ

**ગિરા-દાર** વિ. [જુઓ 'ગિરા[2]' + ફા. પ્રત્યય.] ગાંઠવાળું

**ગિરિ** પું. [સં.] પહાડ કે ડુંગર. (૨) શંકરાચાર્યના એક 'ગિરિ' અંતવાળા શિષ્યની શિષ્યપરંપરાનાં નામોને છેડે આ શબ્દ આવે છે : 'વિભૂતિ-ગિરિ' વગેરે; એ પરંપરાના સંસારમાં પડતાં થયેલા અતીત ગોસાઈ સાધુઓના નામને અંતે ચાલુ 'શિવગિરિ'—જેણે 'ગર' ગુ.માં આપ્યું : 'ભભૂતગર' વગેરે

**ગિરિ-કન્યકા** સ્ત્રી. [સં.] હિમાલય પર્વતની ગણાયેલી પુત્રી-પાર્વતી

**ગિરિ-કંદરા** (-કન્દરા) સ્ત્રી., **ગિરિ-ગહ્વર** ન. [સં.] પહાડ કે ડુંગરમાંની બખોલ, એવી કુદરતી ગુફા, ગહ્વર

**ગિરિ-જા** સ્ત્રી. [સં.] પહાડમાંથી નીકળતી નદી. (૨) પાર્વતી —પૌરાણિક રીતે હિમાલય પર્વતની પુત્રી (શિવ-પત્ની). (સંજ્ઞા.)

**ગિરિજા-નંદન** (-નન્દન) પું. [સં.] પાર્વતીનો પુત્ર કાર્તિક સ્વામી કે ગણેશ

**ગિરિજા-નાથ, ગિરિજા-પતિ, ગિરિજા-વર, ગિરિજા-વલ્લભ** પું. [સં.] પાર્વતીના પતિ મહાદેવ, શિવ, રુદ્ર

**ગિરિજા-સુત** પું. [સં.] જુઓ 'ગિરિજા-નંદન.'

**ગિરિ-જ્વાલા**(-ળા) સ્ત્રી. [સં.] વનનો અગ્નિ, દવ

**ગિરિ-તનયા** સ્ત્રી. [સં.] પર્વત હિમાલયની પુત્રી—પાર્વતી

**ગિરિ-દર્શન** ન. [સં.] પહાડ કે ડુંગર જોવો એ

**ગિરિ-દવ** પું. [સં.] જુઓ 'ગિરિ-જ્વાલા.'

**ગિરિ-દુર્ગ** પું. [સં.] પહાડ કે ડુંગર ઉપરનો દુર્ગમ કિલ્લો

**ગિરિ-દેશ** પું. [સં.] પહાડી પ્રદેશ

**ગિરિ-દ્રુમ** ન. [સં., પું.] પહાડ કે ડુંગર ઉપરનું તે તે ઝાડ

**ગિરિધર, -રણ** પું. [સં.] પૌરાણિક રીતે ગિરિ ગોવર્ધનને ધારણ કરનાર ભગવાન કૃષ્ણ [નાથદ્વાર (મેવાડ-રાજસ્થાન)માં અત્યારે બિરાજતા 'શ્રીનાથજી.'] (સંજ્ઞા.)

**ગિરિ-ધાતુ** સ્ત્રી. [સં., પું.] ગેરુ

**ગિરિધારી** વિ., [સં., પું.] જુઓ 'ગિરિ-ધર.'

**ગિરિ-નગર** ન. [સં.] ઈ. સ. ની. બેઉ બાજુ ૫૦૦-૫૦૦ વર્ષો માટે જાણીતું પાછળથી નાશ પામેલું ઊર્જયંત (ગિરનાર)-ની તળેટીમાં વસેલું હતું તે એક નગર (જેની નજીક જૂનાગઢ વસ્યું.) (સંજ્ઞા.)

**ગિરિ-નદી** સ્ત્રી. [સં.] પહાડી નદી [ગંગા નદી

**ગિરિ-નંદિની** (-નન્દિની) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ગિરિજા.' (૨)

**ગિરિનાર** પું. [સં. ગિરિ-નગર > પ્રા. ગિરિ-નઅર. 'સ્કંદપુરાણ'-માં ગિરિનારાયણ સં. શબ્દ અપાયો છે, જે 'ગિરિનાર'નું સંસ્કૃતીકરણ માત્ર છે.] સૌરાષ્ટ્રમાં જૂનાગઢની પૂર્વના પ્રાચીન ઊર્જયંત પર્વતનું 'ગિરિનગર' નાશ પામ્યા પછી એના ઉપરથી ઈ. સ.ની ૬ ઠ્ઠી-૭ મી આસપાસ વિકસેલું નામ. (સંજ્ઞા.)

**ગિરિ-નિવાસ** પું. [સં.] પહાડ કે ડુંગર ઉપરનો વસવાટ. (૨) પહાડ કે ડુંગર ઉપરનું વિશ્રામગૃહ, ગિરિભવન, 'સેનિટોરિયમ'

**ગિરિ-પથ** પું. [સં.] પહાડી માર્ગ [આપેલું વ્યાખ્યાન

**ગિરિ-પ્રવચન** ન. [સં.] ઈસુ ખ્રિસ્તે એક પર્વત ઉપરથી

**ગિરિ-ભવન** ન. [સં.] પહાડ કે ડુંગર ઉપર આવેલું મકાન, 'સેનિટોરિયમ'

**ગિરિ-મંદિર** (-મન્દિર) ન. [સં.] જુઓ 'ગિરિ-ભવન.' (૨) પહાડ કે ડુંગર ઉપર આવેલું દેવ-મંદિર

**ગિરિ-માલા**(-ળા) સ્ત્રી. [સં.] એક પછી એક આવેલી તેના તે પર્વત કે ડુંગરની લંબાયેલી શૃંખલા (જેમકે 'વિંધ્યગિરિમાળા')

**ગિરિ-રાજ** પું. [સં.] પર્વતોમાંનો સૌથી ઊંચો અને વિશાળ હિમાલય. (સંજ્ઞા.) (૨) પર્વતોમાં સૌથી પ્રાચીન ગણાતો આબુ પર્વત. (સંજ્ઞા.) (૩) વૈષ્ણવી સાંપ્રદાયિક રીતે મહત્ત્વનો ગણાયેલો મથુરાપ્રદેશમાંનો ગોવર્ધન પર્વત. (પુષ્ટિ.) (સંજ્ઞા.)

**ગિરિરાજ-કન્યકા, ગિરિરાજ-કન્યા, ગિરિરાજ-તનયા** સ્ત્રી. [સં.] પૌરાણિક રીતે હિમાલય પર્વતની ગણાતી પુત્રી-પાર્વતી (શિવ-પત્ની)

**ગિરિરાજ-ધરણ** પું. [સં.] જુઓ 'ગિરિધર'-શ્રીનાથજી.

**ગિરિ-લેખ** પું. [સં.] પહાડની ભેખડની સપાટી ઉપર કોતરવામાં આવેલો લેખ, શૈલ લેખ (જેમકે જૂનાગઢ નજીકનો અશોક-રુદ્રદામા-સ્કંદગુપ્તનો તે તે ઉત્કીર્ણ લેખ)

**ગિરિ-વર** પું. [સં.] જુઓ 'ગિરિ-રાજ.'

**ગિરિવર-ધર, ગિરિવર-ધારી** પું. [સં.] જુઓ 'ગિરિ-ધર.'

**ગિરિવર-બાલા**(-ળા), **ગિરિવર-સુતા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ગિરિ-કન્યકા.'

**ગિરિ-વાસી** વિ. [સં., પું.] પહાડ કે ડુંગરોમાં વસનારું

**ગિરિ-વાહ** પું. [સં.] પહાડ કે ડુંગરમાંથી વહી આવતો ઝરો કે વોકળો

**ગિરિ-વ્રજ** ન. [સં.] પહાડો કે ડુંગરોનો સમૂહ. (૨) પહાડ કે ડુંગરમાં આવેલો નેસડો. (૩) એ નામનું મગધમાં આવેલું એક પ્રાચીન નગર, મગધની જૂની રાજધાની —રાજગૃહ (આજે નથી.) (સંજ્ઞા.)

**ગિરિશ** પું. [સં.] ગિરીશ, મહાદેવ, શિવ, રુદ્ર

**ગિરિ-શિખર, ગિરિ-શૃંગ** (-શૃઙ્ગ) ન. [સં.] પહાડ કે ડુંગરની ટોચ

**ગિરિ-સુતા** સ્ત્રી. [સં.] પાર્વતી

**ગિરિ-સ્રોત** પું. [સં. °સ્રોતસ્ ન.] પહાડી ઝરણું

**ગિરીશ** પું. [સં. गिरि+ईश હિમાલય પર્વતના સ્વામી]

જુઓ 'ગિરિશ.'
**ગિરીંદ્ર** (ગિરીન્દ્ર) પું. [સં. ગિરિ + इन्द्र] પર્વતોમાં સૌથી મોટો (હિમાલય)
**ગિરેબ્મ** પું. ગરમીની ઋતુ, ઉનાળો
**ગિરે-દાર** ન. [ફા. ગિરહ્-દાર્] કબૂતર
**ગિરે-બંધ** (-બન્ધ) ન. [ફા. ગિરહ્ + સં.] ગલપટ્ટો. (૨) ડોકનું એક ઘરેણું. (૩) છવીટિયાવાળી લોખંડની જાળી
**ગિરે-બાજ**[1] ન. [ફા. ગિરહ્-બાજ્] એક પ્રકારનું કબૂતર, ગિરેદાર
**ગિરેબાજ**[2] પું. [ફા.] જુઓ 'ગિરે-બંધ.'
**ગિરો** ક્રિ. વિ. [ફા.] ઘરેણે મૂકવું, ઘરેણાં મિલકત મૂકી વ્યાજે નાણાં લેવાનો કરાર કરવો એ રીતનું, ગીરો
**ગિરો-ખત, ગિરો-દસ્તાવેજ** ન. [ફા.] ઘરેણે મૂકવાના કરારનો પત્ર [નાણાં ચૂકવી રદ કરવો એ
**ગિરો-નાબૂદી** સ્ત્રી. [ફા.] ઘરેણે મૂકવાનો કરાર વ્યાજ અને
**ગિરો-હક(-ક્ક)** પું. [ + અર.] ગિરો લીધેલી મિલકત ઉપરનો નાણાં આપનારનો હક્ક [ખટપટ, પંચાત
**ગિલ-ચીલ** સ્ત્રી. ગંદકી, ગંદવાડ. (૨) (લા.) ગોટાળો. (૩)
**ગિલતાન** પું. ફડેતાલ જડતાં માંડવીમાં પાટડી ઉપર મુકાતી બીજી બે ચીતરેલી પાટડીઓમાંની પહેલી. (૨) મોભ વગેરે ટેકવવા મૂકવામાં આવતી ત્રિકોણાકાર માંડણી. (સ્થાપત્ય.)
**ગિ(-ગી)લતો** પું. ગોળ ખૂણિયા જ્યાં આવે ત્યાં જરૂરિયાત મુજબના માપની નાખવામાં આવતી તકતી. (સ્થાપત્ય.) (૨) સુતારનું એ નામનું એક ઓજાર
**ગિલમાન** પું. નાની ઉંમરનો સુંદર છોકરો
**ગિલવો** પું. છો, 'પ્લાસ્ટર'
**ગિલા** સ્ત્રી. [ફા. ગિલહ્] ચાડી-ચૂગલી. (૨) નિંદા
**ગિલા-ખોર** વિ. [ફા. ગિલહ્-ખોર્] ગિલા કરનારું
**ગિલાવો** પું. લીંપણ, ગાર
**ગિલિ-ગિલી, ગિલિ-પચી** સ્ત્રી. [રવા.] ગલીપચી, ગલીગલી, ગલગલિયાં
**ગિલિંદર** (ગિલિણ્ડર) વિ. [ફા. કલંદર્] લુચ્ચું
**ગિલી(-લે)ટ** સ્ત્રી. [અં. ગિલ્ટ્] એક ધાતુ ઉપર ચડાવવામાં આવતો બીજી ધાતુનો ઓપ કે ઢોળ
**ગિલોટિન** ન. [અં.] મનુષ્યનો વધ કરવાનું યંત્ર. (૨) લોકસભા કે વિધાનસભામાં ઝડપથી કાયદો પસાર કરવાની પદ્ધતિ. (૩) છાપખાનામાંનું કાગળ એકસરખા અને એકધારા કાપવાનું યંત્ર
**ગિલોડી** સ્ત્રી. ગરોળી, ઢેઢ-ગરોળી. (૨) ગિલોડાંનો વેલો, ઘોલી, ધિલોડી, ટીંડોરી
**ગિલોરી** સ્ત્રી. એ નામનું એક વૃક્ષ
**ગિલ્ડર** પું. [અં.] હોલૅન્ડનો એક જૂનો સોનાનો સિક્કો
**ગિલ્ડિંગ** (ગિલ્ડિઙ્ગ) ન. [અં.] સોનાનો ઓપ ચડાવવાની ક્રિયા
**ગિલ્લા** જુઓ 'ગિલા.'
**ગિલ્લા-ખોર** જુઓ 'ગિલા-ખોર.'
**ગિલ્લી** સ્ત્રી. મોઈ-દંડાની રમતમાં વપરાતો લાકડીનો નાનો ટુકડો, મોઈ. (૨) ગડગૂમડને લઈ સાથળના કે હાથના મૂળમાં થતો સોજો, વેળ. (૩) ખિસકોલી
**ગિલ્લી-દંડો** (-દણ્ડો), **ગિલ્લી-દાંડો** પું. [ + જુઓ 'દંડો'- 'દાંડો.'] મોઈ અને દંડો. (૨) એ નામની રમત
**ગિલ્લે-માર** ન. નાનું બાજ પક્ષી
**ગિલ્લો** પું. [ફા. ગિલહ્] જુઓ 'ગિલા.' [**૦ હલા ઉડાડવા** (**કે કરવા, ગણવા**) (રૂ. પ્ર.) ખોટી વાત ઉડાડવી, ખોટી બદનામી કરવી] [(૨) ચોકી-પહેરો
**ગિસ્ત**[1] સ્ત્રી. [ફા. ગિશ્ત્] લૂંટારાઓને પકડવા જનારી ફોજ.
**ગિસ્ત**[2] વિ. [ફા. જિશ્ત્] નકામું, ફોગટ [વગેરે
**-ગી** સ્ત્રી. [ફા. ભાવવાચક પ્રત્યય.]' માંદગી' 'સાદગી' 'કરગી'
**ગીગલાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] અકળાવું, ગભરાવું. (૨) ખુશ થવું, ફિંગલાવું. **ગિગલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ગીગલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગીગલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાની ગગી, નાની છોકરી, કીકી
**ગીગલું** ન. [જુઓ 'ગીગલો.'] નાનું બાળક, નાનું છોકરું, કીકલું
**ગીગલો** પું. [જુઓ 'ગગો' દ્વારા 'ગીગો' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનો ગગો, નાનો છોકરો, કીકો
**ગીચ** વિ. [રવા.] ખીચોખીચ એવું, ઘાટું, નિબિડ
**ગીચી** સ્ત્રી. રમતમાં કરાતી અણચી, કચ [ખૂબ ઘાટું
**ગીચોગીચ** વિ. [જુઓ 'ગીચ'નો દ્વિર્ભાવ.] અત્યંત ખીચોખીચ,
**ગીજ(-ધ)રો** પું. મકાનના છાપરાના મોતિયા કે પાનપટ્ટી નીચે રાખવામાં આવતું લાકડાનું ચોકઠું
**ગીટમ** (-મ્ય) સ્ત્રી. રંગ્યા વગરની એક પ્રકારની જાડી શેતરંજી
**ગીટર** ન. એ નામનું એક જાતનું છ તારવાળું તંતુ-વાદ્ય (વાયોલિન જેવું), સરોદો
**ગીદડ** વિ. [જુઓ 'ગિરદી' દ્વારા.] ઘાટું, ખીચોખીચ, ગિરદીવાળું
**ગીદડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગિરદી.'] જુઓ 'ગિરદી.'
**ગીદડો** પું. ખમીસમાં ચોડેલી વાંસાના ભાગમાં ગરદન પાછળ આવતી પટ્ટી
**ગીણુબી** સ્ત્રી. એક પ્રકારની ભેંસ
**ગીત** ન. [સં.] ગાન, ગાણું. (૨) ગાવા માટેની પદ્ય-રચના. [**૦ ગા ગા કરવું** (રૂ. પ્ર.) એકની એક વાત વારંવાર કહેવી]
**ગીત-ક** ન. [સં.] નાનું ગીત
**ગીત-કથા** સ્ત્રી. [સં.] ગાઈ શકાય તેવા સ્વરૂપ રચવામાં આવેલી વાર્તા, ગેય કથા, 'બૅલેડ'
**ગીત-કવિ** પું. [સં.] ગીતો રચનારો કવિ
**ગીત-કવિતા** સ્ત્રી., **ગીત-કાવ્ય** ન. [સં.] ગાઈ શકાય તેવી કવિતા, ગેય કવિતા, ગેય કાવ્ય (આ 'નૅરેટિવ' તેમજ 'લિરિક' પણ હોઈ શકે.)
**ગીત-ડું** ન. [સં. गीत + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (તુચ્છકારના અર્થમાં) સામાન્ય ગીત
**ગીત-ધ્વનિ** પું. [સં.] ગવાતાં ગીતોનો અવાજ
**ગીત-માલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] ગાઈ શકાય તેવાં ગીતોનો સંગ્રહ
**ગીત-લહરી** સ્ત્રી. [સં.] ગેય કવિતાની પ્રસરતી તરંગ-માળા
**ગીત-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ગાયન-વિદ્યા
**ગીત-સંગ્રહ** (-સઙ્ગ્રહ) પું. [સં.] ગાઈ શકાય તેવી પદ્ય-કવિતાઓનો સંગ્રહ, ગેય-કાવ્ય-સંગ્રહ
**ગીતા** સ્ત્રી. [સં., ભૂ. કૃ., સ્ત્રી.] મહાભારતના ભીષ્મપર્વના ભગવદ્ગીતા-પેટાપર્વમાં અ. ૨૩ થી ૪૦ માં આવતી ૧૮

અધ્યાયોની 'ભગવદ્ગીતા' (ભગવાન શ્રીકૃષ્ણે ઉપનિષદ-સ્વરૂપની ગાયેલી માનીને). (સંજ્ઞા.) (૨) એ પ્રકારની બીજી સંવાદાત્મક પૌરાણિક સં. તે તે રચના ('રામગીતા' 'શિવગીતા' વગેરે). (૩) ગુજરાતીમાંની પણ એવી તે તે રચના ('અખે-ગીતા' 'ગોપાલ-ગીતા' વગેરે)

**ગીતા-કાર** વિ., પું. [સં.] તે તે ગીતાનો કર્તા. (૨) (લા.) ભગવદ્ગીતાના ગાનાર ભગવાન શ્રીકૃષ્ણ

**ગીતા-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] ભગવાન શ્રીકૃષ્ણે જે સમયમાં અર્જુનને ગીતાનો ઉપદેશ આપ્યો ગણાય છે તે મહાભારતમાં નિરૂપિત યુદ્ધનો સમય

**ગીતા-જયંતી** (-જયન્તી) સ્ત્રી. [સં.] મહાભારતના યુદ્ધના આરંભનો માગસર સુદિ અગિયારસનો ગણાતો માંગલિક દિવસ (એ દિવસે સવારમાં અર્જુનને વિષાદ થતાં શ્રીકૃષ્ણે ઉપદેશ આપ્યો મનાતો હોઈ) [('ગીતા(૧).'

**ગીતાજી** સ્ત્રી., બ. વ. [સં. + ગુ. 'જી' માનવાચક] જુઓ

**ગીતા-જીવન** ન. [સં.] ભગવદ્ગીતામાં ઉપદેશવામાં આવેલી જીવન-પ્રણાલી [ધર્મ-પ્રણાલી

**ગીતા-ધર્મ** પું. [સં.] ભગવદ્ગીતામાં ઉપદેશવામાં આવેલી

**ગીતાધ્યયન** ન. [સં. गीता + अध्ययन] ભગવદ્ગીતાનો અભ્યાસ

**ગીતા-પાઠ** પું. [સં.] ભગવદ્ગીતાનું પારાયણ

**ગીતા-બોધ**, પું., [સં.] ભગવદ્ગીતામાં ઉપદેશેલા રહસ્યનું જ્ઞાન

**ગીતા-ભાષ્ય** ન. [સં.] ભગવદ્ગીતા ઉપરની ભિન્ન ભિન્ન આચાર્યોએ કરેલી પ્રમાણિત તે તે ટીકા (જેવી કે 'શાંકર ભાષ્ય' 'રામાનુજ ભાષ્ય' વગેરે)

**ગીતાભ્યાસ** પું. [સં. गीता+अभ्यास] ભગવદ્ ગીતાનું પરિ-લશીન (અર્થબોધ સાથેનું) [કરનાર (અર્થબોધ સાથે)

**ગીતાભ્યાસી** વિ. [સં., પું.] ભગવદ્ગીતાનું સતત પરિશીલન

**ગીતા-મંદિર** (-મન્દિર) ન. [સં.] જ્યાં ભગવદ્ગીતાના શ્લોક ઉટંકિત કર્યા હોય કે સતત પાઠ થતા હોય તેવું મકાન

**ગીતામૃત** ન. [સં. गीता + अमृत] ભગવદ્ગીતામાં ઉપદેશવામાં આવેલો અમૃતના જેવો ઉપદેશ

**ગીતા-યુગ** પું. [સં.] જુઓ 'ગીતા-કાલ.'

**ગીતા-રહસ્ય** ન. [સં.] ભગવદ્ગીતામાંથી નીકળતું સ્વારસ્ય, ગીતાનો મર્મ [વિ. વિદ્વાન

**ગીતાર્થ૧** પું. [સં.] गीत + अर्थ] ગીત કે ગાનનો અર્થ. (૨)

**ગીતાર્થ૨** પું. [સં. गीता + अर्थ ] ભગવદ્ગીતાનું રહસ્ય

**ગીતાર્થ-ભાવ** પું. [સં. गीत + अर्थ-भाव] ગાઈ ને કરવામાં આવતા નૃત્યમાંથી ઊઠતો ભાવ

**ગીતાવલિ**(-લી,-ળિ,-ળી) સ્ત્રી. [સં. गीत + आवलि,-ली ] ગીતોની હારમાળા, ગીતોનો સંગ્રહ [(સંજ્ઞા.)

**ગીતા-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] ભગવદ્ગીતા-રૂપ તત્ત્વજ્ઞાનનો ગ્રંથ.

**ગીતા-હાર્દ** ન. [સં.] ભગવદ્ગીતાનો રહસ્યાર્થ

**ગીતાંજલિ**(-ળિ) (ગીતાઞ્જલિ,-ળિ) સ્ત્રી. [સં. गीत+अञ्जलि પું.] ખોબાના રૂપમાં ધરવામાં આવેલો ગીતોનો સંગ્રહ (રવીંદ્રનાથ ટાગોરનો એ નામનો સુપ્રસિદ્ધ બંગાળી ગ્રંથ છે.)

**ગીતિ** સ્ત્રી. [સં.] ગેય કવિતા. (૨) આર્યાના પ્રથમ અર્ધ જેવાં બંને અર્ધવાળો માત્રામેળ છંદ. (પિં.)

**ગીતિકા** સ્ત્રી. [સં.] એક અક્ષરમેળ છંદ. (પિં.). (૨) 'ગીતિ'થી જુદો જ એક માત્રામેળ છંદ. (પિં.)

**ગીતોક્ત** વિ. [સં. गीता + उक्त] ભગવદ્ગીતામાં કહેલું

**ગીતોક્તિ૧** સ્ત્રી. [સં. गीत + उक्ति] ગીતમાં કહેવામાં આવેલું વચન [વચન

**ગીતોક્તિ૨** સ્ત્રી. [સં. गीता + उक्ति] ભગવદ્ગીતામાં કહેલું

**ગીતોપદેશ** પું. [સં. गीता + उपदेश] ભગવદ્ગીતામાં આપવામાં આવેલો બોધ

**ગીતોપનિષદ** સ્ત્રી. [સં. गीता + उपनिषद् ] ભગવદ્ગીતારૂપી ઉપનિષદ ('ભગવદ્ગીતા'ના અઢારે અઢાર અધ્યાય પ્રત્યેક જુદું ઉપનિષદ કહેવાય છે.)

**ગીદડી૧** સ્ત્રી. દૂધ અને મેંદાની બનતી ખાવાની એક વાની

**ગીદડી૨** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગિદડ.'] શિયાળની માદા

**ગીદડું** ન. ઘેટાનું બચ્ચું

**ગીદડો** પું. નાનો બકરો

**ગીદીડું** ન. બકરીનું બચ્ચું, બદીલું

**ગીધ** ન. [સં. गृध्र > પ્રા. गिद्ध] મરેલાં પશુપક્ષીઓનું માંસ ખાનારું સમળીથી મોટું ગતિશીલ પક્ષી, ગરજડું

**ગીધ-ડું** ન. [ + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે પ્ર.] જુઓ 'ગીધ.' (૨) (લા.) લાલચુ [માણસ

**ગીધ-ડો** પું. [જુઓ 'ગીધડું.'] નર ગીધ. (૨) (લા.) લાલચુ

**ગીધર** (-રચ) સ્ત્રી. નસની આંટી

**ગીધરો** જુઓ 'ગીજરો.'

**ગીનસ** સ્ત્રી. ચાડી-ચૂગલી

**ગીપિયો** પું. એ નામનું એક પ્રકારનું કાપડ

**ગીબત** સ્ત્રી. [અર.] પીઠ પાછળ કરવામાં આવતી નિંદા, બદબોઈ. (૨) ચાડી. (૩) આળ, તહોમત [કરનારું

**ગીબત-ખોર** વિ. [ + ફા. પ્રત્યય.] નિંદા-બદબોઈ-ચાડી

**ગીબવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ગડદા મારવા, ધીબવું. **ગિબાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ગિબાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગીબોગીબ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ગીબવું'-દ્વિર્ભાવ] ધબોધબ, ઉપરાછાપરી મરાય એમ

**ગીમ** ન. [ અં. ગેઇમ્ ] ગંજીફાની રમતમાં થતી પૂરી હાર

**ગીર૧** સ્ત્રી. [સં. गिरि પું.] ગિરનાર ડુંગરની દક્ષિણે વેરા-વળથી પૂર્વમાં રાજુલા સુધીની નાના નાના ડુંગરોની ગિરિ-માળાનો ફલદ્રુપ પ્રદેશ (જેમાં ભારતની સિંહોની એક માત્ર વસ્તી છે.) [મગીર' 'જહાંગીર' વગેરે

**-ગીર૨** વિ. [ફા. પ્રત્યય.] જીતનારના અર્થનો : જેમકે 'આલ-

**ગીરજા** ન. જંગલની ઝાડીમાં થતું 'લાવરી' જાતનું એક પક્ષી

**ગીરજાવું** અ. ક્રિ. અટકી પડવું. (૨) કિંમતમાં ઘટવું. (૩) કસુવાવડ થવી. (૪) દુઃખી થવું. (૫) લડાઈમાં ખપી જવું. (૬) ગબડી પડવું. **ગિરજાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગીરણી** સ્ત્રી. [મરા.] યંત્રથી ચાલતું કારખાનું, 'મિલ'

**ગીરદ** સ્ત્રી. [ફા. ગિર્દ્] ધૂળ, રજોટી. (૨) માટી

**ગીરવવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ગીરો'-ના. ધા.] ગીરો મૂકવું, ઘરેણે મૂકવું. **ગીરવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ગિરવાવવું** પ્રે., ક્રિ.

**ગીરવી** વિ. [ફા. ગિરો] ઘરેણે મૂકેલું, ગિરો મૂકેલું

**ગીરવી-ખત, ગીરવી-દસ્તાવેજ** ન. [ + ફા.] જુઓ 'ગિરો-ખત'-'ગિરો-દસ્તાવેજ.'

**ગીરવી-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] ગિરો રાખનાર

**ગીરિયા** સ્ત્રી. મીઠા પાણીમાં થતી એ નામની એક માછલી

**ગીરો** જુઓ 'ગિરો.'

**ગીરો-ખત, ગીરો-દસ્તાવેજ** જુઓ 'ગિરો-ખત'-'ગિરો-દસ્તાવેજ.'

**ગીરો-નાબૂદી** જુઓ 'ગિરો-નાબૂદી.'

**ગીરો-હક(ક્ક)** જુઓ 'ગિરો-હક.'

**ગીર્વાણ** પું. [સં.] દેવ, સુર

**ગીર્વાણ-ગિરા, ગીર્વાણ-ભારતી, ગીર્વાણ-ભાષા** સ્ત્રી. [સં.] દેવ-ભાષા, સંસ્કૃત ભાષા. (સંજ્ઞા.)

**ગીર્વાણ-વાઙ્મય** ન. [સં.] વૈદિક તેમજ સાહિત્યિક કાલ સુધીની સંસ્કૃત ભાષામાં રચાયેલું સર્વ પ્રકારનું સાહિત્ય

**ગીલતા-સાપણ (-ણ્ય)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગીલતો' + 'સાપણ.'] (લા.) વહાણમાં લાલ પ્રાથા ઉપરનું પડતું પાટિયું. (વહાણ.)

**ગીલતી-ઝીણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગીલતો' + 'ઝીણું' + બેઉને ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] છબીનું ચોકડું કરવાનું લોઢાનું સાધન

**ગીલતો** જુઓ 'ગિલતો.'

**ગીલી** જુઓ 'ગિલ્લી.'

**ગીલી-દંડો, ગીલી-દાંડો** જુઓ 'ગિલ્લી-દંડો'-'ગિલ્લી-દાંડો.'

**ગીસ** સ્ત્રી. [અર. ગીશ્] ચોરી

**ગીસલું** ન. ધૂંસરું, જેસલું. (૨) એક સાંતીથી ખેડાય તેટલી જમીન

**ગીંગણી** સ્ત્રી. એક પ્રકારની જુવાર

**ગીંડવું** જુઓ 'જીંડવું.'

**ગીંડું** ન. રમતની અંદર થતી હાર

**ગીંદર** પું. ઊગતા અનાજનો નાશ કરનારું એક જંતુ

**ગીંધેલ (-લ્ય)** સ્ત્રી. કાંડર પ્રકારની માખી (જે રહેવા માટે સૂકા પૂડો બનાવે છે.)

**ગીંભ** પું. [સં. ग्रीष्म > પ્રા. गिम्ह] (લા.) હોળીના પહેલા તહેવારે તાજાં પરણેલાં વરઘોડિયાં અને વર્ષના આગલા સમયમાં જન્મેલા બાળકને આંબાનો મોર અને શીરો ખવડાવવાનો વિધિ

**ગુગદાવવું** જુઓ 'ગૂગદવું'માં.

**ગુગ્ગુલ** ન. [સં., પું.] ગૂગળનું ઝાડ. (૨) પું. એનો ગૂંદર (જે ધૂપમાં વપરાય છે.)

**ગુચ-પુચ** સ્ત્રી. [રવા.] ખાનગીમાં કરવામાં આવતી વાત, ઘુસ-પુસ. (૨) ક્રિ. વિ. એવી ખાનગી રીતે. (૩) અસ્પષ્ટ

**ગુચપુચિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગુચપુચ કરનારું. (૨) (લા.) અસ્પષ્ટ

**ગુચ્છ** પું. [સં.] ફૂલની માંજરનો સમૂહ, ગુચ્છો, ગોટો. (૨) વાળનું ઝૂલફું

**ગુચ્છા(-ચ્છે)-દાર** વિ. [જુઓ 'ગુચ્છો' + ફા. પ્રત્યય.] ગુચ્છાવાળું, ગોટેદાર

**ગુચ્છા(-ચ્છે)-દારી** સ્ત્રી. [+ જુઓ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ગુચ્છાવાળું હોવું એ

**ગુચ્છો** પું. [સં. गुच्छक- > પ્રા. गुच्छअ-] જુઓ 'ગુચ્છ (૧,૨).'

**ગુજર** પું., સ્ત્રી. [વિદેશી શબ્દ गुज्र् > 'ગુજર' પછી સં.-માં गुर्जर થતાં > પ્રા. गुज्जर > 'ગુજર'] મધ્યએશિયાના જ્યૉર્જિયા કે કુર્દિસ્તાનમાંથી ઈ. સ.ની ૪ થી-૫ મી સદીમાં આવેલી પશુચારક જાતિ. (સંજ્ઞા.) (૨) વિ. ગુજર પ્રજાને લગતું

**ગુજરડું** ન. [જુઓ 'ગુજરું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ગોળા વગેરેમાંથી પાણી કાઢવાનો ડોયો, ઉલેચણો. (૨) ગણપતિ આગળ મૂકવામાં આવતું માટીનું વાસણ. (૩) ગારાની ગાજરના જેવી આકૃતિ કે જે માંગલિક પ્રસંગે વેદી ઉપર મુકાય છે. [-ડાં ગોરમટી (રૂ. પ્ર.) ગ્રહશાંતિ કરતી વખતે ગુજરડાં અને ગોરમટી લાવવાનો લગ્નપ્રસંગનો એક વિધિ]

**ગુજરવું** અ. ક્રિ. [ફા. ગુઝર્] વહી જવું, વીતવું, પસાર થવું. (૨) દુઃખ-કષ્ટમાંથી પસાર થવું, વીતવું. (૩) (ગુ. અર્થ) મરણ પામવું. [ગુજરી જવું (રૂ. પ્ર.) મરણ પામવું. ગઈ-ગુજરી (ગે-) (રૂ.પ્ર.) વીતી ચૂકેલી હકીકત કે વાત] ગુજારવું પ્રે., સ. ક્રિ. (આમાં 'મરણ' અર્થ નથી.)

**ગુજરાત** સ્ત્રી., પું., ન. [વિદેશી શબ્દ गुज्र् (એ નામની 'જ્યૉર્જિયા' કે 'કુર્દિસ્તાન'ની પ્રજા, ભારતવર્ષમાં આવી વસેલી) + અર. 'આત્' બ. વ.નો પ્ર.=ગુર્જર પ્રજા. સં.માં પછી गुर्जर શબ્દ વિકસ્યો, અને 'ગુજ્રાત્, અર. પરથી પ્રા. गुज्जरत्ता દ્વારા સં. गुर्जरत्रा શબ્દ વિકસ્યો. મૂળમાં પંજાબના એક પરગણાનો અને પશ્ચિમ રાજસ્થાનને માટે વ્યાપક હતો તે શબ્દ સોલંકી-કાલમાં ઉત્તર ગુજરાતના 'સારસ્વત-મંડળ'ને મળ્યો અને પછી તળ-ગુજરાતની ભૂમિને માટે જ સીમિત થયો; બેશક, પંજાબમાં 'ગુજરાત' હજીયે છે.] અત્યારે તળ-ગુજરાત સૌરાષ્ટ્ર અને કચ્છ એ ત્રણ પ્રદેશોનો બનેલો ભારતનો એક રાજકીય એકમ-પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.)

**ગુજરાતણ (-ણ્ય)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગુજરાતી' + ગુ. 'અણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગુજરાતની વતની સ્ત્રી

**ગુજરાતી** વિ. [જુઓ 'ગુજરાત' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ગુજરાતને લગતું, ગુજરાત પ્રદેશનું. (૨) સ્ત્રી. ગુજરાત-સૌરાષ્ટ્ર-કચ્છની સર્વસામાન્ય ભાષા. (સંજ્ઞા.)

**ગુજરાતી-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [+ સં. પ્ર.] ગુજરાતીપણું

**ગુજરાન** ન. [ફા.] ભરણપોષણ, નિર્વાહ, નિભાવ, આજીવિકા

**ગુજરાન-વાલા** પું. [જુઓ 'ગુજરાત.'] ગુજર જાતની પ્રજાનો કેટલોક અંશ પંજાબમાં જઈ રહેલો તેનું એક પરગણું. (સંજ્ઞા.)

**ગુજરી** સ્ત્રી. [સં. માં સ્વીકારાયેલા गुर्जर શબ્દ પરથી સં. गुर्जरिका > પ્રા. गुज्जरिआ] ગુર્જર જાતિની સ્ત્રી. (૨) ભરવાડણ. (૩) એ નામની ભેંસની એક જાત. (૪) ગુર્જરી રાગિણી. (સંગીત). (૫) (વન-જંગલ-ગામડાં નજીક વસતી માલધારી પ્રજા સપ્તાહમાં એક વાર મોટા શહેરમાં માલ ખરીદવા આવે એ કારણે) અમદાવાદ જેવાં મોટાં શહેરોમાં સલ્તનતના સમયથી ભરાતું અઠવાડિક બજાર. [૦ ભરાવી (રૂ. પ્ર.) એવી બજાર ગોઠવાવી]

**ગુજરું** ન. જુઓ 'ગુજરડું.'

**ગુજરૈટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગુજર' દ્વારા.] ગુજર જાતની સ્ત્રી. (૨) ગોવાળણ. (૩) ભરવાડણ

**ગુજરો**[1] પું. બંટી કે બાવટા જેવું એક જંગલી ધાન્ય

**ગુજરો**[2] પું. કરડાની અડી

**ગુજસ્તા** વિ. [ફા.] વીતી ગયેલું

**ગુજાર(-રો)** પું. [ફા. 'ગુજાર્દન્' દ્વારા, + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ગુજરાન, ભરણ-પોષણ, નિર્વાહ, નિભાવ

**ગુજાર-ટોળ્લો** પું. એ નામની એક રમત, અકરી-બકરી

**ગુજારેત** સ્ત્રી. [ફા. ગુજારિશ્] દરખાસ્ત કરવી એ, રૂબરૂ કરવામાં આવતી વિનંતિ [અર્થ નથી.)

**ગુજારવું** જુઓ 'જુઓ 'ગુજરવું'માં. (આમાં મરણ'નો

**ગુજારો** જુઓ 'ગુજાર.' [૦ ચાલવો (રૂ. પ્ર.) નિભાવ થવો]

**ગુજ્જર**[1] વિ. [જુઓ 'ગુજર.'] ગુજરાતમાં એ નામની બ્રાહ્મણ વાણિયા સુતાર વગેરેની જાતનું. (સંજ્ઞા.)

**ગુજ્જર**[2] પું. એક જાતનો બાવળ. (૨) એક જાતનો ગૂંદર

**ગુઝબેરી** ન. ખટમીઠા સ્વાદનું એક કેસરિયા પીળા રંગનું ફળ

**ગુટકા-પવાડો** પું. [જુઓ 'ગુટકો' + 'પવાડો.'] (લા.) ઘાલમેલ, આઘાપાછી

**ગુટકી** સ્ત્રી. એ નામનું એક વાજિંત્ર

**ગુટકું** વિ. બટકું, વામણું, ઠીંગણું. (૨) નાનું જાડું મોટું

**ગુટકો** પું. [જુઓ 'ગુટકું.'] લંબાઈ–પહોળાઈ ઓછી હોય અને પાનાંની સંખ્યા વધારે હોય તેવો હસ્તલિખિત કે મુદ્રિત બાંધેલો ગ્રંથ. (૨) કાથા-ચૂનાવાળું મસાલેદાર પાન-બીડું. (૩) પિત્તળની ડાબડીમાં બેસાડેલી દેવ-મૂર્તિ. (૪) ભક્તોએ તૈયાર કરેલો જાદૂઈ દડો. (૫) તાવીજ, માદળિયું

**ગુટ-પુ(-સુ)ટ** ક્રિ. વિ. સૂવા માટે બરોબર ઓઢી લઈને

**ગુટબેર** ન. એ નામનું એક વૃક્ષ

**ગુટ-બોરડી** સ્ત્રી. એ નામની એક વેલ, ગટ-બોરડી

**ગુટ-સુટ** જુઓ 'ગુટ-પુટ.'

**ગુટર-ગૂં** ક્રિ. વિ. કબૂતર અવાજ કરે છે એમ

**ગુટ-વેલ** (-લ્ય) જુઓ 'ગુટ-બોરડી.'

**ગુટાચીન** સ્ત્રી. ચમેલીની વેલ

**ગુટિ(-ટી)** સ્ત્રી., **ગુટિકા** સ્ત્રી. [સં.] ગોળી (મુખ્યત્વે ઔષધની)

**ગુટી** જુઓ 'ગુટિ'. (૨) માટીનો ગોળો બાંધી કરવામાં આવતી કલમની ક્રિયા

**ગુટી-માતા** સ્ત્રી. [સં.] શીતળા દેવી. (૨) શીતળાનો રોગ

**ગુટી-માર** ન. એ નામનું એક પક્ષી

**ગુડ** પું. [સં.] ગોળ (શેરડીના રસની પેદાશ)

**ગુડ ઇવનિંગ** (-નિઙ્ગ્) કે. પ્ર. [અં.] સાંઝ વખતે મળતાં અંગ્રેજી રસમે કરવામાં આવતી સલામનો ઉદ્ગાર

**ગુડ-કંદ** (-કન્દ) પું. [સં.] તળાવની આસપાસ થતો એક કંદ

**ગુડ-ગુડ** પું. [રવા.] પેટમાં થતો ગડગડાટ. (૨) હોકો પીતાં થતો હોકાના લોટકામાંનો અવાજ

**ગુડ(-ર)દાસ** વિ. (લા.) બેવકૂફ, મૂર્ખ

**ગુડ ફ્રાઇડે** પું. [અં.] ઈસુ ખ્રિસ્ત વધસ્તંભની ઉપર ગયાનો શુક્રવારનો તહેવાર. (સંજ્ઞા.)

**ગુડ-બાઇ** કે. પ્ર. [અં.] વિદાય લેતી વખતે અંગ્રેજી રસમે કરવામાં આવતી સલામનો ઉદ્ગાર [હોય એમ

**ગુડ-ગુડ, -ડાહટ** ક્રિ. વિ. [રવા.] આંતરડાંમાં અવાજ થતો

**ગુડમક** ન. વહાણ કાંઠે આવ્યા પછી એની સાંધોમાં રૂ વાર્નિશ વગેરે પૂરવાની ક્રિયા. (વહાણ.)

**ગુડમાર** (-રચ) સ્ત્રી. એ નામની એક વેલ, મધુનાશિની વેલ

**ગુડ-મોર્નિંગ** (-ર્નિઙ્ગ્) કે. પ્ર. [અં.] સવારમાં મળતી વખતે અંગ્રેજી રસમે સલામ કરતી વેળાનો ઉદ્ગાર

**ગુડ-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એ નામનો એક છોડ, સોંપાથરી

**ગુડહર, -લ** ન. એ નામની એક ફૂલવેલ, જાસૂદ

**ગુડા** સ્ત્રી. [દે. પ્રા.] ઘોડા-હાથીનું બખ્તર

**ગુડાકેશ** વિ. [સં.] વાંકડિયા વાળવાળું. (સં. गुडाका + ईश= 'રાત્રિનો અર્થાત્ નિદ્રાનો સ્વામી=વિજેતા' એ પાછળથી ઊભો કરેલો અર્થ-પ્રયત્ન છે, સ્વાભાવિક નથી). (૨) પું. પાંડવ અર્જુનનું એક નામ. (સંજ્ઞા)

**ગુડાવળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી., **ગુડાવાળ** પું. કોઈનું મરણ થયે એને ત્યાં રોવા જવું એ, કાણ, લૌકિક

**ગુડાવવું, ગુડાવું** જુઓ 'ગૂડવું'માં.

**ગુડૂમ** પું. [રવા.] તોપનો અવાજ

**ગુડ્ઝ** પું., બ.વ. [અં., બ.વ.] માલસામાન, માલમતા. (૨) (લા.) ન. રેલનું ભાર-ખાનું

**ગુડ્ઝ-ઑફિસ** સ્ત્રી. [અં.] રેલવે વગેરેમાં માલસામાન મોકલવાની–આપવાની વ્યવસ્થા કરનારું કાર્યાલય

**ગુડ્ઝ-ક્લાર્ક** પું. [અં.] રેલવેની ગુડ્ઝ-ઑફિસનો કારકુન

**ગુડ્ઝ-ટેરિફ** પું. [અં.] રેલવેમાં માલ મોકલવા-મેળવવા માટેના કાયદાનું પુસ્તક

**ગુડ્ઝ-ટ્રેઇન** સ્ત્રી. [અં.] માલસામાન લઈ જનાર-લાવનારું રેલવેનું ભારખાનું

**ગુડ્ઝ-સાઇડિંગ** (-ડિઙ્ગ્) સ્ત્રી. [અં.] સ્ટેશન-યાર્ડમાં રેલનાં ભારખાનાંઓને ઊભા રહેવાનું અલાયદું રાખેલું સ્થાન

**ગુણ** પું. [સં.] મૂળ લક્ષણ, લાક્ષણિકતા, સ્વભાવ, પ્રકૃતિ, ધર્મ, ખાસિયત. (૨) સદ્ગુણ. (૩) કાવ્યાદિમાં સારા તત્ત્વનું ભાષાની અને વિચારની દૃષ્ટિએ હોવાપણું. (કાવ્ય.) (૪) ફાયદો, લાભ, સારી અસર. (૫) આવૃત્તિ, આવર્તન (કેટલાગણું બનાવનાર). (૬) પરીક્ષા-કસોટીમાં આપવામાં આવતો તે તે અંક, ગુણાંક, દોકડો, 'માર્ક.' (૭) મૂળ સ્વરની ચડિયાતી થતી બીજી કક્ષા. ('ઇ-ઈ'નો 'એ' અને 'ઉ'-ઊ'નો 'ઓ' તેવી જ અસ્વરિત 'અ'ની સ્વરિત 'અ' તરીકેની કક્ષા–એ 'ગુણ.'). (વ્યા.) (૮) દોરી, દોરો. (૯) ધનુષની દોરી. [૦ કરવો (રૂ.પ્ર.) સારી અસર લાવી આપવી. ૦ ગાવા (રૂ.પ્ર.) વખાણ કરવાં. ૦ થવો, ૦ પડવો (રૂ.પ્ર.) સારી અસર થવી, ફાયદો થવો]

**ગુણ-ઓશિ(-શી)કળ, ગુણ-ઓશિ(-શી)ગણ** વિ. [+ જુઓ 'ઓશિકળ'-'ઓશિંગણ'.] સામી વ્યક્તિએ ગુણ કર્યાને માટે આભારની લાગણીવાળું, આભારી, ઉપકાર તળે આવેલું, 'ઑબ્લાઇજ્ડ'

**ગુણક** પું. [સં.] ગુણનારો આંકડો, આવર્તન-સૂચક અંક ('૪×૫'માં '૫'નો વગેરે). [૦ પ્રમાણ (રૂ.પ્ર.) ભૂમિતિ સંબંધી આવર્તક પરિમાણ, 'જ્યોમેટ્રિકલ રેશિયો.' (ગ.)]

**ગુણ-કક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] ગુણાંક કિંવા માર્કની કોટિ, 'ગ્રેઇડિંગ'

**ગુણ-કથન** ન. [સં.] સદ્ગુણો કહી બતાવવાની ક્રિયા, ગુણાનુવાદ. (૨) કામવાસનાથી થતી નાયકની એક સ્થિતિ. (કાવ્ય.)

**ગુણ-કર** વિ. [સં.] સારી અસર કરી સ્વસ્થતા લાવી આપનારું, ગુણકારી, લાભકારી, ફાયદા-કારક

**ગુણ-કર્મ** ન., બ.વ. [સં.] સ્વાભાવિક લક્ષણો અને પોત-પોતાનાં કર્મો કે કાર્યપ્રણાલી

**ગુણકર્માનુરૂપ** વિ. [+ સં. अनु-रूप] ગુણો અને કર્મોને

બંધબેસતું, ગુણો અને કર્મો પ્રમાણેનું
**ગુણકર્માનુસારે** ક્રિ.વિ. [+ સં.] ગુણો અને કર્મો પ્રમાણે
**ગુણકર્માનુસારી** વિ. [+ સં. °અનુ-सारी પું.] જુઓ 'ગુણ-કર્માનુરૂપ.'
**ગુણકા** (ગુણ્યકા) સ્ત્રી. [સં. गणिका] જુઓ 'ગણિકા.'
**ગુણ-કારક** વિ. [સં.], **ગુણ-કારી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'ગુણ-કર.'
**ગુણકાંક** પું. [સં. गुणक + अङ्क] ગુણનારો આંકડો ('૪+૫' માં '૫'નો આંકડો વગેરે) [ગાન, વખાણ
**ગુણ-કીર્તન** ન. [સં.] ગુણ ગાઈ બતાવવાની ક્રિયા, ગુણ-
**ગુણ-ગણ** પું. [પું. [સં.] સદ્‌ગુણોનો સમૂહ
**ગુણ-ગણના** સ્ત્રી. [સં.] સદ્‌ગુણો ગણી બતાવવાની ક્રિયા, વખાણ
**ગુણગણાલંકૃત** વિ. [+ સં. अलं-कृत] સદ્‌ગુણોના સમૂહથી શોભેલું, અનેક સદ્‌ગુણોથી ભરેલું [મળ્યું છે તેવું
**ગુણ-ગરવું** વિ. [સં. + જુઓ 'ગરવું.'] સદ્‌ગુણોથી મહત્ત્વ
**ગુણ-ગાતા** વિ. [સં.,પું.] સદ્‌ગુણોનું ગાન કરનાર
**ગુણ-ગાથા** સ્ત્રી. [સં.] સદ્‌ગુણો વ્યક્ત કરનારી વિગત, ગુણ-ગાન, ગુણ-કીર્તન
**ગુણ-ગાન** ન. [સં.] સદ્‌ગુણો ગાઈ બતાવવાની ક્રિયા, વખાણ
**ગુણ-ગુણ** પું. [રવા.] ભમરાઓનું ગુંજન, ગણગણાટ, ગુંજારવ
**ગુણ-ગુણિ-ભાવ** પું. [સં.] લક્ષણ અને લક્ષણવાનનો સંબંધ
**ગુણ-ગુંજન** (-ગુઞ્જન) ન. [સં.] સદ્‌ગુણો સતત ગાયા કરવાની ક્રિયા, ગુણ-રટણ
**ગુણ-ગ્રહણ** ન. [સં.] સામાના સદ્‌ગુણોમાંનો હરકોઈ ગુણ અપનાવવાની ક્રિયા. (૨) સામાના સદ્‌ગુણ છે એમ માનવું એ, કૃતજ્ઞ-તા
**ગુણ-ગ્રામ** પું. [સં.] સદ્‌ગુણોનો સમૂહ
**ગુણ-ગ્રાહક** વિ. [સં.] સામાનામાં ગુણો હોવાનું સ્વીકાર-નાર. (૨) કૃતજ્ઞ, કદર કરનારું
**ગુણગ્રાહિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ગુણગ્રાહી હોવાપણું
**ગુણ-ગ્રાહી** વિ. [સં.,પું.] જુઓ 'ગુણ-ગ્રાહક.'
**ગુણ-ચિહ્ન** ન. [સં.] ગુણાકાર બતાવનારી '×' આવી નિશાની
**ગુણ-ચોર** પું., વિ. [સં.] સામાએ કરેલા ઉપકારની કદર ન કરનાર, કૃત-ઘ્ન [સમજનાર, કૃત-જ્ઞ
**ગુણ-જ્ઞ** વિ. [સં.] સામાના સદ્‌ગુણો—ઉપકાર વગેરેને
**ગુણજ્ઞ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ગુણજ્ઞપણું, કૃતજ્ઞ-તા, કદર, ગુણની બૂઝ
**ગુણ-ત્રય** પું., બ.વ. [સં., ન., એ.વ.] સત્ત્વ રજસ્ તમસ્ એ ત્રણ ગુણ (પ્રકૃતિના). (૨) કાવ્યના મધુર પ્રસાદ અને ઓજસ્ એ ત્રણ ગુણ. (કાવ્ય.)
**ગુણ-દર્શક** વિ. [સં.] ગુણો જણાવનારું, લક્ષણ બતાવનારું, 'ક્વૉલિટેટિવ' (ર.વિ.) [બૂઝ કે સમઝ
**ગુણ-દર્શન** ન. [સં.] સામાના સદ્‌ગુણોનો ખ્યાલ, ગુણોની
**ગુણ-દર્શી** વિ. [સં.,પું.] જુઓ 'ગુણ-દર્શક.'
**ગુણ-દાયક** વિ. [સં.], **ગુણ-દાયી** વિ. [સં.,પું.] સારી અસર કે પરિણામ લાવી આપનારું, ફાયદા-કારક
**ગુણ-દોષ** પું., બ.વ. [સં.] સદ્‌ગુણો અને દુર્ગુણો. (૨) કાવ્યમાં રહેલી લક્ષણોની દૃષ્ટિએ સરસાઈ અને નબળાઈ. (કાવ્ય.) [૦ જોવા (રૂ.પ્ર.) ટીકા કરવી, નિંદા કરવી]
**ગુણદોષ-નિરૂપણ** ન. [સં.] ગુણદોષની વિગત આપવાની ક્રિયા
**ગુણદોષ-પરીક્ષણ** ન., **ગુણદોષ-પરીક્ષા** સ્ત્રી [સં.] ગુણ-દોષની કસોટી કરવાની ક્રિયા
**ગુણદોષ-પ્રકાશન** ન. [સં.] ગુણ-દોષ ખુલ્લા કરી બતાવવાની ક્રિયા. (૨) અવલોકન, સમીક્ષા, 'રિવ્યૂ'
**ગુણદોષ-વિવેચન** ન. [સં. [સં.] જુઓ 'ગુણદોષ-પ્રકાશન(૨).'
**ગુણ-ધર્મ** પું., બ.વ. [સં.] લક્ષણો, લાક્ષણિકતાઓ, 'પ્રૉપર્ટી'
**ગુણન** ન. [સં.] ગુણાકાર કરવાની ક્રિયા. (ગ.)
**ગુણન-ચિહ્ન** ન. [સં.] જુઓ 'ગુણ-ચિહ્ન.'
**ગુણન-ફલ** ન. [સં.] કરેલા ગુણાકારનો જવાબ. (ગ.)
**ગુણ-નિધાન** વિ. [સં., ન.] સદ્‌ગુણોના સ્થાનરૂપ, ગુણોથી ભરેલું [સદ્‌ગુણી
**ગુણ-નિધિ** પું., વિ. [સં., પું] સદ્‌ગુણોનો ભંડાર, ખૂબ જ
**ગુણ-નિરૂપણ** ન. [સં.] સદ્‌ગુણોની કરવામાં આવતી રજૂઆત
**ગુણ-નિર્ણાયક** વિ. [સં.] સામા માણસમાં સદ્‌ગુણો છે કે નહિ એનો નિર્ણય કરનાર
**ગુણ-નિષ્પન્ન** વિ. [સં.] તે તે પદાર્થની લાક્ષણિકતાના પરિણામ-રૂપ, ગુણ પ્રમાણે ઉત્પન્ન થયેલું
**ગુણ-નિંદક** (-નિન્દક) વિ. [સં.] સામાના સદ્‌ગુણોની નિંદા કરનારું [સારાં લક્ષણોનું પાસું
**ગુણ-પક્ષ** પું. [સં.] સામાના સદ્‌ગુણો તરફનો ઝોક. (૨)
**ગુણ-પત્ર** ન. [સં.] સારી ચાલચલગતની ખાતરી આપતો પત્ર, 'સર્ટિફિકેટ.' (૨) પરીક્ષાના ગુણાંક નોંધનારું પત્રક કે પાનું, 'માર્ક-શીટ'
**ગુણ-પાડ** પું., એ.વ. અને બ.વ. [સં. + જુઓ 'પાડ.'] સામાએ કરેલા ઉપકારની બૂઝ, આભારની લાગણી
**ગુણ-પૃથક્કરણ** ન. [સં.] અવયવો અલગ પાડવાની ક્રિયા (જેમકે '૧૫' ના '૫' અને '૩' બતાવવા એ.) (ગ.)
**ગુણ-પ્રતીતિ** સ્ત્રી., **ગુણ-પ્રત્યય** પું. [સં.] સામાના સદ્-ગુણોની થતી કે થયેલી ખાતરી [તમસ્‌થી વિકસેલું
**ગુણ-પ્રવૃદ્ધ** વિ. [સં.] પ્રકૃતિના ત્રણ ગુણો સત્ત્વ રજસ્
**ગુણ-ફલ(-ળ)** ન. [સં.] ગુણાકારથી આવેલો જવાબ, 'પ્રોડક્ટ.' (ગ.) [લેવાની સમઝ
**ગુણ-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] સામાના માત્ર સદ્‌ગુણો તારવી
**ગુણભાગ-લાગ** પું. [સં. + 'લાગવું.'] ગુણોત્તર ભાગોત્તર શ્રેઢી, 'જ્યૉમેટ્રિકલ પ્રોગ્રેશન.' (ગ.) [ત્રિગુણાત્મક
**ગુણમય** વિ. [સં.] પ્રકૃતિના ત્રણ ગુણોથી થયેલું,
**ગુણ-યુક્ત** વિ. [સં.] ગુણવાળું [ગુંજન.'
**ગુણ-રટણ** ન. [સં. + જુઓ 'રટણ.'] જુઓ 'ગુણ-
**ગુણ-રાશિ** પું. [સં.] ગુણોના સમૂહ
**ગુણ-લુબ્ધ** વિ. [સં.] સામાના સદ્‌ગુણોથી ખેંચાયેલું, ગુણ જોઈ ને મોહિત થયેલું
**ગુણવતી** વિ., સ્ત્રી. [સં., સ્ત્રી.] સારા ગુણોવાળી સ્ત્રી
**ગુણવત્તા** સ્ત્રી. [સં.] ગુણવાન હોવાપણું, સારા લક્ષણ હોવાપણું, ઉત્તમતા, શ્રેષ્ઠતા. (૨) (લા.) કિંમત, મૂલ્ય
**ગુણવંત** (-વન્ત) વિ. [સં. गुणवत् > પ્રા. गुणवंत, પ્રા. તત્સમ] ગુણવાન, ગુણવાળું

**ગુણવંતી** (-વન્તી) સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'ગુણવતી.' ['ગુણવંત.'
**ગુણવંતું** (-વન્તું) વિ. [+ ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ
**ગુણ-વાચક** વિ. [સં.] ગુણ-લક્ષણ બતાવનારું. (વ્યા.)
**ગુણ-વાદ** પું. [સં.] એક પ્રકારનો અર્થવાદ. (મીમાંસા.)
**ગુણવાન** વિ. [સં. ગુણ-वान् પું.] જુઓ 'ગુણવંત.'
**ગુણ-વાહક** વિ., પું. [સં.] જીવકેંદ્ર તંતુના અનેક માંહેનો એક ટુકડો, 'ક્રોમોસોમ'
**ગુણ-વિકાસ** પું. [સં.] સારા ગુણોનું વિકસવું એ
**ગુણ-વિગ્રહ** પું. [સં.] ગુણાકારના અવયવોને છૂટા પાડી દેવાની ક્રિયા, 'ફૅક્ટરાઇ-ઝેશન.' જુઓ 'ગુણ-પૃથક્કરણ.'
**ગુણ-વિશિષ્ટ** વિ. [સં.] ગુણવાળું, ગુણમય, ગુણોથી ભરેલું [પૃથક્કરણ.' (ગ.)
**ગુણ-વિશ્લેષ** પું., -ષણ ન. [સં.] જુઓ 'ગુણ-વિગ્રહ–'ગુણ-
**ગુણ-વિષયક** વિ. [સં.] ગુણને લગતું, ગુણ-સંબંધી
**ગુણવું** સ. ક્રિ. [સં. गुण् તત્સમ] એક સંખ્યાને કોઈ પણ બીજી સંખ્યા જેટલાં આવર્તન કરવાં. **ગુણાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ગુણાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ગુણ-વૃક્ષ, ૦ક** પું., ન. [સં, પું.] હોડી કે વહાણ ખેંચવાનું દોરડું બાંધવાનું હોડી કે વહાણમાંનું લાકડું. (વહાણ.)
**ગુણ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] શબ્દની લક્ષણા નામે શક્તિ. (કાવ્ય.)
**ગુણ-વૃદ્ધિ** ન., બ.વ. [સં.] મૂળ સ્વરોની બીજી અને ત્રીજી કક્ષા (અનુક્રમે 'અ'ના 'અ' 'આ', 'ઈ'ના 'એ' 'ઐ', 'ઉ'ના 'ઓ' 'ઔ'). (વ્યા.)
**ગુણવૃદ્ધિ-વિધાન** ન. [સં.] મૂળ સ્વરોની ગુણ અને વૃદ્ધિ થવાની પ્રક્રિયા. (વ્યા.)
**ગુણ-શ્લાઘા** સ્ત્રી. [સં.] સામાના સદ્ગુણોનાં વખાણ
**ગુણશ્લાઘી** વિ. [સં., પું.] સામાના ગુણોનાં વખાણ કરનાર
**ગુણ-સંગ** (-સઙ્ગ) પું, [સં.] પ્રકૃતિના ત્રણ ગુણો સત્ત્વ રજસ્ તમસ્ તરફની આસક્તિ [ગુણશાળી
**ગુણ-સંપન્ન** (-સમ્પન્ન) વિ. [સં.] સદ્ગુણોવાળું, સદ્-
**ગુણ-સંમૂઢ** (-સમ્મૂઢ) વિ. [સં.] પ્રકૃતિના સત્ત્વ રજસ્ તમસ્ એ ત્રણ ગુણોમાં મોહ પામી આત્મભાન ભૂલી ગયેલું
**ગુણ-સાધર્મ્ય, ગુણ-સામ્ય** ન. [સં.] ગુણ-લક્ષણોની સમાનતા, સરખાં ગુણ-લક્ષણ હોવાપણું
**ગુણસુ** વિ. જાડું અને ટૂંકું
**ગુણ-સૂચક** વિ. [સં.] ગુણ બતાવનારું
**ગુણ-સ્તુતિ** સ્ત્રી. [સં.] ગુણોનાં વખાણ, ગુણોની પ્રશંસા
**ગુણ-સ્થાન** ન. [સં.] જ્ઞાનના અથવા આત્માના વિકાસની ચૌદ માંહેની એક ભૂમિકા. (જૈન.)
**ગુણ-હીન** વિ. [સં.] સદ્ગુણ વિનાનું
**ગુણાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગુણવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] ગુણવું એ, ગુણાકાર કરવાની ક્રિયા
**ગુણાકર** પું. [સં. गुण + आ-कर] ગુણોનો સમૂહ
**ગુણાકાર** પું. [સં. गुण + आ-कार] એક સંખ્યાની બીજી સંખ્યા જેટલી ગુણી બતાવવાની ક્રિયા. (૨) એવી રીતની ક્રિયાથી નીપજેલું ફળ. (ગ.)
**ગુણાગુણ-વિચાર** પું. [સં. गुण + अ-गुण + विचार] ગુણ અને દોષની વિચારણા, સમીક્ષા, અવલોકન, 'રિવ્યૂ'
**ગુણાઢ્ય** વિ. [સં. गुण + आढ्य] સદ્ગુણોથી ભરેલું. (૨) પું. એ નામનો એક પ્રાચીન ગ્રંથકાર ('બૃહત્કથા' પૈશાચીભાષામાં એણે રચી હતી.) (સંજ્ઞા.)
**ગુણાતિશય-તા** સ્ત્રી. [સં. गुण+अति शय-ता] ગુણોની પ્રચુરતા
**ગુણાતીત** વિ. [સં. गुण + अतीत] પ્રકૃતિના ત્રણ ગુણ સત્ત્વ રજસ્ તમસ્‌ને વટાવી ગયેલું. નિર્ગુણ. (૨) સ્થિતપ્રજ્ઞ
**ગુણાતીત-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] ગુણાતીત હોવાપણું
**ગુણાત્મક** વિ. [સં. गुण + आत्मन् + क] ગુણરૂપ, ગુણમય, ગુણથી પૂર્ણ (પ્રકૃતિના ત્રણ ગુણોથી પૂર્ણ), સગુણ
**ગુણાનુરાગ** પું. [સં. गुण + अनु-राग] બીજાના સદ્ગુણો તરફનો પ્રેમ [ધરાવનાર
**ગુણાનુરાગી** વિ. [સં., પું.] બીજાના સદ્ગુણો તરફ પ્રેમ
**ગુણાનુવાદ** પું. [સં. गुण + अनु-वाद] સદ્ગુણો કહી બતાવવાની ક્રિયા. (૨) એક પ્રકારનો અનુવાદ. (મીમાંસા).
**ગુણાનુસાર** ક્રિ. વિ. [સં. गुण + अनु-सार] ગુણોને અનુસરી, ગુણો પ્રમાણે
**ગુણાનુસારી** વિ. [સં. પું.] ગુણો પ્રમાણેનું
**ગુણાન્વિત** વિ. [સં. गुण + अन्वित] ગુણયુક્ત, ગુણવાળું
**ગુણાલંકૃત** (-લઙ્કૃત) વિ. [સં. गुण + अलं-कृत] સદ્ગુણોથી શોભેલું, સદ્ગુણી [ખરાબ લક્ષણ, ગુણ-દોષ
**ગુણાવગુણ** પું., બ.વ. [સં. गुण + अव-गुण] સદ્ગુણ અને
**ગુણાવયવ** પું. [સં. गुण + अवयव] ગુણાકારનો અવયવ, 'ફૅક્ટર' (જેમકે '૭૭'ના ગુણાવયવ '૭' '૧૧.') (ગ.)
**ગુણાવલંબન** (-લમ્બન) ન. [સં. गुण + अव-लम्बन] સદ્ગુણોને વળગી રહેવાની ક્રિયા
**ગુણાવલંબી** (-લમ્બી) વિ. [સં. गुण + अवलम्बी પું.] સદ્ગુણોને વળગી રહેનારું
**ગુણાવવું, ગુણાવું** જુઓ 'ગુણવું'માં.
**ગુણાશ્રય** પું. [સં. गुण + आ-श्रय] સદ્ગુણોને કે ગુણ-લક્ષણોને વળગી રહેવાની ક્રિયા, ગુણોનો આશરો. (૨) વિ. ગુણોને વળગી રહેનારું
**ગુણાશ્રયી** વિ. [સં. गुण + आश्रयी પું.] ગુણોના આશ્રયવાળું, ગુણોને વળગી રહેનારું [સદ્ગુણી
**ગુણાળું** વિ. [સં. गुण + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] ગુણવાળું,
**ગુણાંક** (ગુણાઙ્ક) પું. [સં. गुण + अङ्क] ગુણાકારથી આવેલો આંકડો. (ગ.) (૨) ગુણાકાર માટેનો ઉત્તર આંકડો, ગુણક, 'કોઇફિશન્ટ.' (ગ.) (૩) પરીક્ષામાં આવેલો તપાસણીનો અંક, 'માર્ક'
**ગુણિકા** સ્ત્રી. [સં. गणिका] જુઓ ગણિકા.'
**ગુણિત** વિ. [સં.] જેનો ગુણાકાર કરવામાં આવ્યો છે તેવું ('૪ × ૨'માં '૪') [વાળું, સદ્ગુણી
**ગુણિયલ** વિ. [સં. गुणी પું. + ગુ. 'અલ' ત. પ્ર.] ગુણો
**ગુણી** વિ. [સં., પું.] ગુણવાળું. (૨) બીજાના સદ્ગુણ સમઝનારું. (૩) કલા-કુશળ અને કલાની કદર

કરનારું

**ગુણી-જન** ન. [સં., પું; સમાસમાં ગુ. રીતે દીર્ઘ રાખી મૂક્યો છે.] ગુણોની કદર કરનારું, સામાના ગુણોની સૂઝ રાખનારું. (૨) ગુણ ગાનાર (ભાટ ચારણ વગેરે)

**ગુણીભૂત** વિ. [સં.] પ્રધાન ન રહેતાં ગૌણ બની ગયેલું. (કાવ્ય.)

**ગુણોજ્જ્વલ(-ળ)** વિ. [સં. गुण + उज्ज्वल] સદ્ગુણોથી પ્રકાશી રહેલું

**ગુણોત્કર્ષ** પું. [સં. गुण + उत्कर्ष] ગુણોનું ચડિયાતા હોવા-થવાપણું [ગુણવાળું

**ગુણોત્કૃષ્ટ** વિ. [સં. गुण + उत्कृष्ट] ગુણોમાં ચડિયાતું, ઉત્તમ

**ગુણોત્તર** પું, ન. [સં. गुण + उत्तर] એક જાતની બે સંખ્યાને પરસ્પર ભાગ્યાથી જે સંખ્યા આવે તે, પ્રમાણ, 'રેશિયો.' (ગ.)

**ગુણોપેત** વિ. [સં. गुण + उपेत] ગુણયુક્ત, ગુણવાળું, સદ્ગુણી

**ગુણૌઘ** પું. [સં. गुण + ओघ] ગુણોનો સમૂહ

**ગુણ્ણું** જુઓ 'ગુહ્ણું.'

**ગુણ્ય** વિ. [સં.] ગુણાકારમાં જે રકમને ગુણવાની છે તે. (ગ.)

**ગુણ્યાંક** (ગુણ્યાઙ્ક) પું. [+ સં. अङ्क] ગુણવા માટેની રકમ (મૂળ અંક). (ગ.) [વેપાર, ઇજારો

**ગુત્તો** પું. [સં. गुप्तक-> પ્રા. गुत्तअ રક્ષિત વિ.] એકહથ્થુ

**ગુદ-દ્વાર** ન. [સં.] ગુદા-દ્વાર, મળદ્વાર

**ગુદ-પાક** પું. [સં.] પિત્તના પ્રકોપથી મળદ્વારમાં થતો પાક (દસ્ત થવાનો રોગ) [નીકળી આવવાનો રોગ

**ગુદ-ભ્રંશ** (-ભ્રંશ) પું. [સં.] અશક્તિને કારણે આમણ બહાર

**ગુદ-માર્ગ** પું. [સં.] છેક્લે આંતરડામાંથી મળને બહાર નીકળવા માટેની નળીનો રસ્તો

**ગુદ-મૈથુન** ન. [સં.] સૃષ્ટિ-વિરુદ્ધનું પુરુષ-પુરુષ મૈથુન-કર્મ

**ગુદ-રક્તસ્રાવ** પું. [સં.] મળદ્વારમાંથી લોહીનું વહી જવું એ (રોગ)

**ગુદ-રોગ** પું. [સં.] મળદ્વારનો કોઈ પણ વ્યાધિ-'ગુદપાક' વગેરે

**ગુદસ્ત** વિ. [ફા. ગુઝશ્તહ્] ગયું, પસાર થયેલું, પૂર્વનું, [પાછલું ('વર્ષ') વીતેલું, વગેરે)

**ગુદ-સ્તંભ** (-સ્તમ્ભ) પું. [સં.] મલાવરોધ થવાનો રોગ

**ગુદા** સ્ત્રી. [સં. गुद ન.] મળદ્વાર, ગાંડ

**ગુદા-દ્વાર** ન. [સં. गुद-द्वार] જુઓ 'ગુદ'-દ્વાર.'

**ગુદા-ભ્રંશ** (-ભ્રંશ) પું. [સં. गुद-भ्रंश] જુઓ 'ગુદ-ભ્રંશ.'

**ગુદા-મૈથુન** ન. [સં. गुद-मैथुन] જુઓ 'ગુદ-મૈથુન.'

**ગુદાવર્ત** પું. [સં. गुद + आ-वर्त] મળદ્વારનો એક રોગ, ગુદ-ભ્રંશ

**ગુદાસ્થિ** ન. [સં. गुद + अस्थि] મળદ્વારની અંદરનું પૂંછનું હાડકું, પૂંછની નીચેનું ત્રિકોણાકાર હાડકું (કરોડરજ્જુનું છેલ્લું નીચેનું હાડકું), 'કોક્સિક્સ'

**ગુદાંકુર** (ગુદાઙ્કુર) પું. [સં. गुदा + अङ्कुर] હરસ રોગનો મસો [રાગિણી. (સંગીત.)

**ગુનકલી** સ્ત્રી. [સં. गुण-कली] ભાલકોશ રાગની એક

**ગુનાઇત** (ગુનાઇ:ત) જુઓ નીચે 'ગુનાહિત.'

**ગુના-ખોર** (ગુના:ખોર) વિ. [ફા. ગુનાહ્-ખોર્] ગુનો કરવાની વૃત્તિવાળું [વૃત્તિ, ગુનો કરવાનો સ્વભાવ

**ગુનાખોરી** (ગુના:ખોરી) સ્ત્રી. [ફા. ગુનાહ્-ખોરી] ગુનેગારી

**ગુના-જીવી** (ગુના:-) વિ. [ફા. ગુનાહ્ + સં. जीवी પું.] ગુના કરીને આજીવિકા મેળવનારું

**ગુના-બુદ્ધિ, ગુના-વૃત્તિ** (ગુના:-) સ્ત્રી. [ફા. ગુનાહ્ + સં.] ગુના કર્યા કરવાની દાનત [કાઢનાર

**ગુના-શોધક** (ગુના:-) વિ. [ફા. ગુનાહ્ + સં.] ગુનો શોધી

**ગુના-સાબિતી** (ગુના:-) સ્ત્રી. [ફા. ગુનાહ્ + અર.] ગુનો સાબિત થવો એ, 'કન્વિક્શન'

**ગુનાહિત** વિ. [ફા. ગુનાહ્ + સં इत त. પ્ર.] જેણે ગુનો કર્યો છે તેવું, ગુનાઇત, અપરાધી [અપરાધી

**ગુનેગાર** (ગુને:ગાર) વિ. [ફા. ગુનાહ્-ગાર્] ગુનો કરનારું,

**ગુનેગારી** (ગુને:ગારી) સ્ત્રી. [ફા. ગુનાહ્-ગારી] ગુનો કરવાપણું. (૨) તકસીર, ગુનો, વાંક, અપરાધ

**ગુનો** (ગુનો:) પું. [ફા. ગુનાહ્, ગુનહ્] અપરાધ, વાંક, તકસીર

**ગુપ-ચુપ** ક્રિ.વિ. [રવા.] ચુપચાપ, છાનુંમાનું. (૨) સ્ત્રી. (લા.) દહીં-બટાકાની એક વાની. (૩) (પુષ્ટિમાર્ગીય મર્યાદીઓમાં) ખાવાની તમાકુ. (પુષ્ટિ.)

**ગુપ્ત** વિ. [સં.] છુપાવેલું, છૂપું, ગૂઢ, સંતાડી રાખેલું, છાનું. (૨) પું. વૈશ્ય. (૩) ઈ.સ.ની ૫ મી-૬ ઠ્ઠી સદીનો મગધનો એક રાજવંશ. (સંજ્ઞા.) [૦ ગંગા (ગઙ્ગા) (રૂ.પ્ર.) જેનું મન ન કળાય તેવી સ્ત્રી]

**ગુપ્ત-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] ઈ.સ.ની ૫ મી-૬ ઠ્ઠી સદીનો મગધના ગુપ્તવંશના રાજવીઓનો રાજ્યકાલ. (સંજ્ઞા.)

**ગુપ્તકાલીન** વિ. [સં.] ગુપ્તકાલને લગતું, ગુપ્તકાલનું

**ગુપ્ત-કાળ** જુઓ 'ગુપ્ત-કાલ.'

**ગુપ્ત-ચર** પું. [સં.] વેશપલટા કરી શત્રુની માહિતી મેળવનારો સૈનિક, જાસૂસ

**ગુપ્ત-ચર્યા** સ્ત્રી. [સં.] વેશપલટો કરી પ્રજામાં રાજાનું કે અધિકારી વર્ગનું ફરવું એ, અજ્ઞાત-ચર્યા

**ગુપ્ત-તા** સ્ત્રી. [સં.] ગુપ્ત રહેવાપણું. (૨) ખાનગીપણું

**ગુપ્ત-લિપિ(-બિ)** સ્ત્રી. [સં.] ઈ. સ. ની ૫ મી-૬ ઠ્ઠી સદીના ગુપ્ત-કાલમાં વિકસેલી બ્રાહ્મી લિપિનો એ નામે અત્યારે જાણીતો થયેલો પ્રકાર. (સંજ્ઞા.)

**ગુપ્ત-વંશ** (-વંશ) પું [સં.] મગધનો ઈ.સ.ની ૫ મી-૬ ઠ્ઠી સદીનો સમ્રાટ-કોટિએ પહોંચેલો એક રાજવંશ. (સંજ્ઞા.)

**ગુપ્ત-સંવત** (-સંવત્) પું. [સં. गुप्त-संवत्सरનું લઘુરૂપ] ગુપ્ત-વંશના સમ્રાટ ચંદ્રગુપ્ત વિક્રમાદિત્યથી આરંભાયેલો એ નામનો સંવત્સર (પાછળથી વલભીના મૈત્રકોએ એને 'વલભી સંવત્' કહ્યો, પણ પશ્ચિમ સુરાષ્ટ્રના સૈંધવોએ 'ગુપ્ત સંવત્' સંજ્ઞા ચાલુ રાખેલી. ઈ.સ. ૩૧૯-૨૦થી શરૂ થયેલો સંવત). (સંજ્ઞા.)

**ગુપ્ત-સિક્કો** પું. [સં. + જુઓ 'સિક્કો.'] ગુપ્ત-કાલમાં ગુપ્ત સમ્રાટોએ પાડેલા સિક્કાઓમાંનો દરેક સિક્કો

**ગુપ્તા** સ્ત્રી. [સં.] પરકીયા નાયિકાનો એક પ્રકાર. (કાવ્ય.)

**ગુપ્તાઈ** સ્ત્રી. [સં. गुप्त + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] ગુપ્તતા, ગુપ્તપણું

**ગુપ્તાવસ્થા** સ્ત્રી. [સં. गुप्त + अव-स्था] છુપાઈ ને રહેવાની પરિસ્થિતિ [યોગાસન. (યોગ.)

**ગુપ્તાસન** ન. [સં. गुप्त + आसन] ૮૪ આસનો માંહેનું એક

**ગુપ્તાંગાસન** (ગુપ્તાઙ્ગાસન) ન. [સં. गुप्त + अङ्ग + आसन] ૮૪ આસનો-માંહેનું એક યોગાસન. (યોગ.)

**ગુપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] રક્ષણ-ક્રિયા. (૨) ગુપ્ત-તા

**ગુપ્તી** સ્ત્રી. [સં. गुप्त + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] પોલાણમાં સીધી પતલી તલવાર કે કિરચ છુપાઈ રહે તેવી લાકડી

**ગુફા** સ્ત્રી. [સં. गुहा] પહાડ કે ડુંગરમાંનું કુદરતી કોતર, ગહ્વર. (૨) પહાડ કે ડુંગરમાં માણસે કોતરેલું મંદિર મઠ વિહાર ઘર વગેરે. [**૦ માં બેસવું** (-બૅસવું) (રૂ.પ્ર.) સાધુ-જીવન ગાળવું]

**ગુફા-મંદિર** (-મન્દિર) ન. [+ સં.] પહાડ કે ડુંગરમાં કોતરીને બનાવેલું દેવાલય કે રહેઠાણ

**ગુફ્ત-ગૂ, -ગો** જુઓ 'ગુફ્તેગૂ.'

**ગુફ્તાર** સ્ત્રી. [ફા.] બોલવું એ, ભાષા. (૨) વાતચીત

**ગુફ્તે(-ત)-ગૂ,-ગો** સ્ત્રી. [ફા. ગુફ્તોગૂ] છાની વાતચીત, મસલત

**ગુબા(-બ્બા)રો** જુઓ 'ગબારો.'

**ગુમ** ક્રિ.વિ. [ફા.] ખોવાયેલું. [**૦ કરવું** (રૂ.પ્ર.) છુપાવવું. (૨) ખોઈ નાખવું. **૦ થવું** (રૂ.પ્ર.) અદૃશ્ય થવું. (૨) ખોવાઈ જવું]

**ગુમ-ચક** વિ. ગુમસૂમ રહેલું

**ગુમ-રાહ** વિ. [ફા.] રસ્તો ભૂલેલું. (૨) ઉન્માર્ગે જનારું, અવળે માર્ગે વળેલું. (૩) (લા.) નાસ્તિક

**ગુમરાહી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઉન્માર્ગ, અવળો માર્ગ, કુમાર્ગ, ખરાબ રસ્તો

**ગુમ-સૂમ** ક્રિ.વિ. [+ અર.] સૂમસામ, ચૂપ-ચાપ, ગુપચુપ

**ગુમાન** ન. [ફા. =શક, સંદેહ] ગર્વ, ફાંકો, પતરાજ

**ગુમાની** વિ. [ફા. =શંકાશીલ, વહેમી] ગર્વીલું, ગર્વિષ્ઠ, અભિમાની

**ગુમાવડા(-રા)વવું** જુઓ 'ગુમાવવું'માં.

**ગુમાવવું** સ.ક્રિ. [ફા. ગુમ્-ના. ધા.] ખોવું. (૨) નકામું જવા દેવું. (૩) ફના કરી નાખવું. **ગુમાવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ગુમાવડા(-રા)વવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ગુમાસ્તગી** સ્ત્રી. [ફા. ગુમાશ્ત(હ્)ગી] દલાલી, દસ્તૂરી, મારફત, 'કમિશન'

**ગુમાસ્તાગીરી** સ્ત્રી. [ફા. ગુમાશ્તહ્-ગીરી], **ગુમાસ્તી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગુમાસ્તો' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ગુમાસ્તાનો ધંધો, મુનીમગીરી, મહેતાગીરી (ખાસ કરી દુકાનો પેઢી વગેરેની)

**ગુમાસ્તો** પું. [ફા. ગુમાશ્તહ્] (દુકાન પેઢી વગેરેનો) કારકુન, મુનીમ, મહેતો

**ગુમ્મો** પું. [રવા.] ગડદો, ધબ્બો

**ગુરખર** પું. [અસ્પષ્ટ + સં.] જંગલી ગધેડો

**ગુરખો** પું. [સં. गोरक्षक- > પ્રા. गोरक्खअ- > નેપાળી શબ્દ] નેપાળ ભૂતાન તરફની લડાયક જાતિનો પુરુષ

**ગુર-ગંજો** (-ગઞ્જો) સ્ત્રી. એ નામની એક લીલા રંગની માછલી

**ગુર ગુર** ક્રિ.વિ. [રવા.] એવો અવાજ થાય એમ

**ગુરગુરવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ગુર ગુર,'-ના.ધા.] 'ગુર ગુર' અવાજ કરવો. **ગુરગુરાવું** ભાવે., ક્રિ. **ગુરગુરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગુરગુરાવવું, ગુરગુરાવું** જુઓ 'ગુરગુરવું'માં.

**ગુરજ** સ્ત્રી. [ફા. ગુર્જ્] એ નામનું એક ગદા જેવું હથિયાર

**ગુર-દાસ** વિ.,પું. [સં. गुरु-दास] (લા.) મશ્કરી કરવા જેવો માણસ

**ગુરદો**[1] પું. [ફા. ગુર્દહ્] મૂત્રાશય, મૂત્રપિંડ

**ગુરદો**[2] પું. [ફા. ગુર્જ્] જુઓ 'ગુરજ.'

**ગુરમલ** પું. એ નામનો એક છોડ

**ગુર-માર** (-રય) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ગુર-મૂળી** સ્ત્રી. એક ખૂબ લાંબો પ્રસરતો વેલો

**ગુરસલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એ નામનું પીળી ચાંચવાળું એક પક્ષી

**ગુરંજ** (ગુરઞ્જ) જુઓ 'ગુરજ.'

**ગુરાબ** ન. [અર.] એક જાતનું વહાણ. (૨) તોપ લાદવાની ગાડી

**ગુરુ** વિ. [સં.] મોટું. (૨) વજનદાર, ભારે. (૩) લાંબું, દીર્ઘ, આયત. (૪) ઉચ્ચારણમાં બે માત્રા લે તે (સ્વર). (પિં.) (૫) પું. વિદ્યા આપનાર, ભણાવનાર. (૬) ધર્મોપદેશ આપનાર. (૭) કર્મકાંડ કરાવનાર બ્રાહ્મણ, પુરોહિત, શુક્લ, ગોર. (૮) મંત્રદાતા શિક્ષક પિતા સસરો વગેરે વડીલ. (૯) પૌરાણિક રીતે દેવોના ગુરુ બૃહસ્પતિ. (સંજ્ઞા.) (૧૦) આકાશમાંનો એ નામનો લગભગ બાર વર્ષે સૂર્યનું એક ચક્કર પૂરું કરતો ગ્રહ, બૃહસ્પતિ. (સંજ્ઞા.) (૧૧) એ ગ્રહ ઉપરથી સાત વારોમાંનો બુધ અને શુક્ર વચ્ચેનો એક વાર, બૃહસ્પતિવાર. (સંજ્ઞા.) (૧૨) (લા.) ચડિયાતી અક્કલ અને કામ કરવાની આવડતવાળો માણસ. (૧૩) થાપ આપી કામ કઢાવી લેનાર માણસ. [**૦ આદેશ** (રૂ.પ્ર.) ભંભેરણી. **૦ ઘંટાલ** (ઘણ્ટાલ) (રૂ. પ્ર.) નાલાયક-માથાનો મળેલો છેતરનારો માણસ. **૦ મળવો** (રૂ.પ્ર.) માથાનો માણસ ભેટી જવો, ઠગારાના સંપર્કમાં આવવું]

**ગુરુ-કિલ્લી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'કિલ્લી.'] ગુરુ-કૂંચી, ગુરુ-ચાવી, 'માસ્ટર કી'. (૨) (લા.) ગમે તેવી મુશ્કેલીમાંથી રસ્તો કાઢી આપનારી યુક્તિ

**ગુરુ-કુલ(-ળ)** ન. [સં.] ગુરુને ત્યાં રહીને શિક્ષણ લેવામાં આવતું હતું તેવી પ્રાચીન કાલની શિક્ષણ-સંસ્થા. (૨) બ્રહ્મચારી-બ્રહ્મચારિણીઓને વિદ્યા આપવાનું સ્થાન. (સંજ્ઞા.) (૩) આર્યસમાજનું એ પ્રકારનું વિદ્યાધામ. (૪) વિદ્યાર્થીઓનાં છાત્રાલયોવાળું વિશ્વવિદ્યાલય, 'રેસિડેન્શિયલ યુનિવર્સિટી'

**ગુરુ-કુંડલી(-ળી)** (-કુણ્ડલી,-ળી) સ્ત્રી. [સં.] મધ્યમાં ગુરુને રાખી કરવામાં આવતી ફલિત જ્યોતિષ માટેની કુંડળી. (જ્યો.)

**ગુરુ-કૂંચી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'કૂંચી.'] જુઓ 'ગુરુ કિલ્લી.'

**ગુરુ-કેંદ્રક** (-કેન્દ્રક) વિ. [સં.] ગુરુ નામના ગ્રહને કેંદ્રમાં રાખીને ફરતું. (જ્યો.)

**ગુરુ-કોણ** પું. [સં.] ૯૦ અંશથી નાનો ખૂણો, 'ઑબ્ટ્યૂઝ ઍંગલ.' (ગ.) (૨) વિ. કાટખૂણાથી મોટું ('ઑબ્ટ્યૂઝ' ત્રિકોણ વગેરે)

**ગુરુ-ક્રમ** પું. [સં.] ગુરુ-પરંપરા [મળતું જ્ઞાન

**ગુરુ-ગમ** (-મ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ગમ.'] ગુરુ દ્વારા મળેલું-

**ગુરુ-ગમ્ય** વિ. [સં.] ગુરુ પાસેથી જ મળી શકે તેવું, ગુરુ દ્વારા જ સમઝાય તેવું

**ગુરુગાત્ર-તા** સ્ત્રી. [સં.] વજનદાર શરીર હોવાપણું

**ગુરુ-ગૃહ** ન. [સં., પું., ન.] ગુરુનું રહેઠાણ, ગુરુનું મકાન

**ગુરુ-ગ્રાવીય** સ્ત્રી. [સં., વિ.] એક જાતની વજનદાર કાચી

ધાતુ (બીજી ધાતુઓમાં મિશ્રણ માટે વપરાતી)
**ગુરુ-ઘ્ન** વિ. [સં.], **ગુરુ-ઘાતક** વિ. [સં.], **ગુરુ-ઘાતી** વિ. [સં., પું.] વડીલની–પૂજ્ય પુરુષની હત્યા કરનારું
**ગુરુ-ચક્ર** ન. [સં.] બ્રહ્મરંધ્રમાં હોવું મનાતું એ નામનું એક ચક્ર. (યોગ.) [ગુરુ-સેવા
**ગુરુ-ચર્યા** સ્ત્રી. [સં.] ગુરુનું હરવું ફરવું અને પ્રવૃત્તિ. (૨)
**ગુરુ-ચાંદ્રીય** (-ચાન્દ્રીય) વિ., પું. [સં., વિ.] ગુરુ અને ચંદ્ર કર્ક રાશિમાં સાથે થઈ જતાં ઊભો થતો એક યોગ. (જ્યો.)
**ગુરુ-ચિહ્ન** ન. [સં.] પદ્યમાં હ્રસ્વ સ્વરને ગુરુ બતાવવા વર્ણની ઉપર કરવામાં આવતી નાની રેખા. (પિં.)
**ગુરુ-જન** પું., ન. [સં., પું.] ગુરુ પિતા સસરો શિક્ષક વગેરે તે તે વડીલ માણસ અને એમની પત્નીઓ
**ગુરુ-જી** પું., બ. વ. [+ જુઓ 'જી' માન-વાચક.] માનવંત ગુરુ, પૂજ્ય ગુરુ
**ગુરુ-જ્ઞાન** ન. [સં.] ગુરુ પાસેથી મેળવેલી સાચી સમઝ
**ગુરુ(-ડ)દાસ** પું. [સં., પણ વચ્ચે 'ડ'નો ગુ. પ્રક્ષેપ] (લા.) ભલો માણસ. (૨) બેવકૂફ, મૂર્ખ માણસ. (૩) દાઢડિયો
**ગુરુ-દંભ** પું. [+ સં. दम्भ] ગુરુ હોવાનો દંભ
**ગુરુતમ** વિ. [સં.] સૌથી મોટું. (૨) સૌથી ભારે. (૩) સૌથી લાંબું
**ગુરુતમ સાધારણ અવયવ** પું. [સં.] દઢ-ભાજક. (ગ.)
**ગુરુતર** વિ. [સં.] વધારે મોટું. (૨) વધારે ભારે. (૩) વધારે લાંબું [સાથે વ્યભિચાર કરનાર પુરુષ
**ગુરુતલ્પ-ગ** વિ., પું., **-ગામી** [સં., પું.] વડીલોની પત્નીઓ
**ગુરુ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] મોટાપણું. (૨) ભારેપણું. (૩) લંબાઈ [પોતા તરફ ખેંચે તે શક્તિ
**ગુરુત્વ-બલ(-ળ)** ન. [સં.] જેનાથી મોટી વસ્તુ નાની વસ્તુને
**ગુરુત્વ-બિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [સં., પું.], **ગુરુત્વ-કેંદ્ર** (-કેન્દ્ર) ન. [સં.] જે બિંદુથી વજનનું સમતોલપણું થતું હોય તે બિંદુ, 'સેન્ટર ઑફ ગ્રેવિટી'
**ગુરુત્વ-ક્ષેત્ર** ન. [સં.] જ્યાં ગુરુત્વાકર્ષણની અસર પહોંચતી હોય તેટલો વિસ્તાર, 'ગ્રેવિટેશનલ ફિલ્ડ'
**ગુરુત્વ-મધ્યબિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [સં., પું.] જુઓ 'ગુરુત્વ-કેંદ્ર.'
**ગુરુત્વ-માપક** વિ., ન. [સં., વિ.] પૃથ્વીનું ગુરુત્વ માપનારું યંત્ર, પૃથ્વીના મધ્યબિંદુ તરફના ખેંચાણનું માપ કરનારું યંત્ર
**ગુરુત્વ-મિતિ** સ્ત્રી. [સં.] પૃથ્વીના મધ્યબિંદુ તરફના ખેંચાણનું માપ કરવાની ક્રિયા
**ગુરુત્વ-રેખા(-ષા)** સ્ત્રી., **ગુરુત્વ-લંબ** (-લમ્બ) પું. [સં.] ગુરુત્વ-મધ્યબિંદુ તરફના આકર્ષણની લીટી કે દિશા
**ગુરુત્વ-વાદ** પું. [સં.] મોટી વસ્તુ નાની વસ્તુ તરફ ખેંચાણ કરે છે એ પ્રકારનો સિદ્ધાંત
**ગુરુત્વ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] સમતોલપણું જાળવી રાખવાની શક્તિ
**ગુરુત્વ-સામાન્ય-ગુણક** વિ., પું. [સં., વિ.] દઢભાજક, ગુરુત્વ સાધારણ અવયવ. (ગ.)
**ગુરુત્વાકર્ષણ** ન. [સં. गुरुत्व + आ-कर्षण] ગુરુત્વ-મધ્યબિંદુ તરફ પદાર્થોનું ખેંચાવું એ. (સૂર્ય ચંદ્ર પૃથ્વી વગેરે આકાશી પદાર્થો પોતપોતાની કક્ષામાંના પદાર્થોને પોતાના મધ્યબિંદુ તરફ ખેંચે છે એ પ્રક્રિયા), 'ગ્રેવિટેશન.' (૨) (લા.) ઓછી શક્તિ કે પ્રતિભાવાળાને વધુ શક્તિ કે પ્રતિભાવાળો પોતા તરફ ખેંચે એવી સ્વાભાવિક ક્રિયા
**ગુરુત્વાકર્ષણ-કેંદ્ર** (-કેન્દ્ર) ન., [સં.], **ગુરુત્વાકર્ષણ-બિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [સં., પું.] જુઓ 'ગુરુત્વ-કેંદ્ર.'
**ગુરુ-દક્ષિણા** સ્ત્રી. [સં.] શિક્ષણ ચાલુ હોય ત્યારે કે પૂરું થઈ જાય અથવા પછી પણ ગુરુજનનાં ચરણોમાં મૂકવામાં આવતી ભેટ
**ગુરુ-દાસ** જુઓ 'ગુરુડ-દાસ.'
**ગુરુ-દેવ** પું. [સં.] દેવરૂપ ગુરુ (વિદ્યા ધર્મોપદેશ મંત્ર વગેરે આપનાર) [ગુરુની અવજ્ઞા
**ગુરુ-દ્રોહ** પું. [સં.] ગુરુ તરફના આદરનો અભાવ કે અનાદર,
**ગુરુદ્રોહી** વિ. [સં., પું.] ગુરુનો દ્રોહ કરનાર
**ગુરુ-દ્વાદશી** સ્ત્રી. [સં.] આસો વદિ બારસનો દિવસ. (સંજ્ઞા.)
**ગુરુ-દ્વાર** ન. [સં.] ગુરુના ઘરનું બારણું, ગુરુના ઘરનું આંગણું. (૨) ગુરુ પાસે પહોંચવા માટેનું માધ્યમ
**ગુરુ-દ્વારા** ન. [સં. गुरुन्द्वार, પંજાબી] શીખ સંપ્રદાયનું ધર્મસ્થાન, (સંજ્ઞા.) (૨) પ્રાર્થના-મંદિર.
**ગુરુ-નિષ્ઠા** સ્ત્રી. [સં.] ગુરુ તરફનો પૂજ્ય ભાવ, ગુરુ-ભક્તિ
**ગુરુ-નિંદા** (-નિન્દા) સ્ત્રી. [સં.] વડીલ જનોની વગોવણી, ગુરુની અવજ્ઞા કરવી એ
**ગુરુ-પક્ષ** પું. [સં.] પૂર્વપક્ષ, વ્યાપ્તિવાક્ય, મુખ્ય વિરોધી પક્ષ, 'મેજર પ્રેમિસ.' (તર્ક.) [તે પત્ની
**ગુરુ-પત્ની** સ્ત્રી. [સં.] ગુરુની ભાર્યા. (૨) વડીલ જનોની તે
**ગુરુ-પદ** ન. [સં.] ગુરુનું સ્થાન. (૨) વડીલ-પદ
**ગુરુપાદોદક** ન. [સં. गुरु-पाद + उदक] ગુરુજનોનાં ચરણ ધોઈ મેળવેલું પાણી (જે પૂજ્ય ગણાય છે.)
**ગુરુ-પુત્ર** પું. [સં.] ગુરુજનનો દીકરો. (૨) બૃહસ્પતિનો પુત્ર. (૩) મોટો પુત્ર
**ગુરુ-પુષ્ય, ૦યોગ** પું. [સં., વિ.] ચંદ્રના પુષ્ય નક્ષત્રના યોગવાળો ગુરુવારનો દિવસ (વિદ્યારંભ માટે પવિત્ર ગણાય છે). (જ્યો.)
**ગુરુપુષ્યાર્ક, ૦યોગ** પું. [+ સં. अर्क, + સં.] આકાશમાં ગુરુ ગ્રહ અને સૂર્ય પુષ્ય નક્ષત્રમાં આવી રહી દેખાય એવો એક પવિત્ર સમય. (જ્યો.)
**ગુરુ-પૂજન** ન., **ગુરુ-પૂજા** સ્ત્રી. [સં.] ગુરુ-જનોનું પૂજન
**ગુરુ-પૂર્ણિમા** સ્ત્રી. [સં.] આષાઢ સુદિ ૧૫ અને કાર્તિક સુદિ ૧૫ નો ગુરુનું પૂજન કરવાનો દિવસ. (સંજ્ઞા.)
**ગુરુ-બંધુ** (-બન્ધુ) પું. [સં.] એક ગુરુના શિષ્યો હોય તેવો પ્રત્યેક શિષ્ય, ગુરુ-ભાઈ, સતીર્થ
**ગુરુબંધુ-ત્વ** (-બન્ધુત્વ) ન. [સં.] ગુરુભાઈ હોવાપણું, સતીર્થતા
**ગુરુ-ભક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ગુરુજનો તરફનો આદર-ભાવ
**ગુરુ-ભવન** ન. [સં.] ગુરુ-ગૃહ, ગુરુનું મકાન. (૨) કુંડળીમાં 'ગુરુ' ગ્રહનું સ્થાન. (જ્યો.)
**ગુરુ-ભાઈ** પું. [સં. + જુઓ 'ભાઈ.'] જુઓ 'ગુરુ-બંધુ.'
**ગુરુ-ભાગ** પું. [સં.] ગુરુએ લેવાનો હિસ્સો, ગુરુની હકસી
**ગુરુ-ભાર** પું. [સં.] ગુરુ તરીકેની જવાબદારી
**ગુરુ-ભાવ** પું. [સં.] ગુરુ હોવાપણું. (૨) ગુરુ-ભક્તિ
**ગુરુ-મંત્ર** (-મન્ત્ર) પું. [સં.] મંત્રદીક્ષા આપનાર ગુરુ તરફથી

મળતો ધાર્મિક પવિત્ર મંત્ર. (૨) (લા.) છૂપી સલાહ. (૩) ચેતવણી. (૪) ઉશ્કેરણી [પ્રત્યેની અદબ

**ગુરુ-માન** ન. [સં., પું.] ગુરુ તરફનો આદર-ભાવ, વડીલ

**ગુરુ-માહાત્મ્ય** ન. [સં.] ગુરુના મહત્ત્વનો ભાવ

**ગુરુ-મુખ** ન. [સં.] ગુરુનું મોઢું, શિક્ષક કે અધ્યાપકનું મોઢું (શિક્ષણ ઉપદેશ વગેરે ગુરુનાં પ્રત્યક્ષ વચનોથી મેળવવાં એ ઉત્તમ ગણાયેલ છે)

**ગુરુમુખી**[1] સ્ત્રી. [સં.] દેવનાગરી લિપિનો એક ઉત્તરદેશીય પ્રકાર, શીખોની ધર્મલિપિ, પંજાબી લિપિ. (સંજ્ઞા.)

**ગુરુમુખી**[2] વિ., સ્ત્રી. [સં.] ગુરુના મુખથી મળેલી (વિદ્યા)

**ગુરુ-યોજના** સ્ત્રી. [સં.] બધા વિષયોને સમાવી લઈ કરવામાં આવતી યોજના, 'માસ્ટર પ્લાન'

**ગુરુ-રાજ** પું. [સં.] સૌથી મોટો ગુરુ, આચાર્ય

**ગુરુ-રેખા(-ષા)** સ્ત્રી. [સં.] શબ્દ કે વાક્ય પછી એમાં જ સમઝૂતી કે વિશેષ બતાવવા એના પછી કરવામાં આવતી — આવેલી જરા મોટી પૂરા બીબાની રેખા. (વ્યા.)

**ગુરુ-લિંગ** (-લિઙ્ગ) ન. [ સં. ] શિવનાં છ લિંગોમાંનું એક પ્રકારનું લિંગ

**ગુરુ-વચન** ન. [સં.] ગુરુની વાણી, ગુરુનો ઉપદેશ, ગુરુની આજ્ઞા

**ગુરુ-વર, -ર્ય** પું. [સં.] વડા ગુરુ, ગુરુઓમાંના મુખ્ય ગુરુ,

**ગુરુ-વંદન** (-વન્દન) ન. [સં.] ગુરુને કરવામાં આવતા નમસ્કાર [ભાર, બોજ

**ગુરુવાઈ** સ્ત્રી. [સં. गुरु દ્વારા + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] વજન,

**ગુરુ-વાદ** પું. [સં.] માણસને ઊંચે લાવવા — એની ઉન્નતિ કરવા ગુરુની-ઉપદેશકની જરૂર છે એ પ્રકારનો વાદ-સિદ્ધાંત

**ગુરુવાદી** વિ. [સં., પું.] ગુરુવાદમાં માનનારું

**ગુરુ-વાર** પું. [સં.] બુધ અને શુક્ર વચ્ચેનો સપ્તાહનો પાંચમો વાર. (સંજ્ઞા.)

**ગુરુવારું** વિ. [ + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ગુરુવારના દિવસનું

**ગુરુ-વિરામ** ન. [સં., પું.] વાક્યના અંતર્ગત ભાગ તરીકે વાક્ય શબ્દો વગેરે બતાવવા એ વાક્ય કે શબ્દોની પૂર્વે મુકાતું ':' આવું વિસર્ગ-પ્રકારનું વિરામચિહ્ન, મહા-વિરામ, 'કોલન.' (વ્યા.)

**ગુરુ-શાહી** સ્ત્રી. [સં. गुरु + જુઓ 'શાહી[2].'] ગુરુના વર્ચસ-વાળી પરિસ્થિતિ, ગુરુના પ્રભુત્વની સ્થિતિ (આને એક 'વાદ' કહી છે.) [છે એવી પરસ્પરની સ્થિતિ

**ગુરુ-શિષ્ય-ભાવ** પું. [સં.] આ ગુરુ છે અને આ શિષ્ય

**ગુરુ-સેવા, ગુરુ-શુશ્રૂષા** સ્ત્રી. [સં.] ગુરુની પરિચર્યા

**ગુરુ-સૂત્ર** ન. [સં.] જુઓ 'ગુરુ-કિલ્લી.'

**ગુરુ-સ્થાન** ન. [સં.] ગુરુને રહેવાનું સ્થળ, ગુરુ-મંદિર. (૨) ગુરુનો હોદ્દો કે પદવી

**ગુરુ-હત્યા** સ્ત્રી. [સં.] ગુરુજનોનો વધ

**ગુરૂપસદન** ન. [સં. गुरु + उप-सदन] ઉપદેશ માટે શિષ્યનું ગુરુ પાસે જવું એ [ મગરૂર, ગર્વીલું

**ગુરૂર** વિ. [અર. 'અભિમાન' અર્થ, ગુ. માં 'મગરૂર'નો અર્થ]

**ગુર્જર** વિ., પું. [વિદેશી गुज्र् પરથી સં. गुर्जर] મધ્ય એશિયાના જ્યૉર્જિયા કે કુર્દિસ્તાનમાંથી આવેલી પશુપાલક જાતિ અને એનો પુરુષ (જેઓમાંનાં ટોળાં પશ્ચિમ મારવાડમાં આવી વસ્યાં અને ગુજરાતમાં પણ ફેલાયાં;-લેઉવા અને કડવા પાટીદારો, ગુર્જર સુતારો, ઉ. ગુજરાતના રબારી વગેરે એ જાતિના મનાય છે.) (સંજ્ઞા.) (૨) પું. મધ્યયુગમાં પશ્ચિમ મારવાડનો પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.) (૩) સોલંકીકાલથી ગુજરાત માટે અમલમાં આવેલી સંજ્ઞા. (૪) અપભ્રંશ ભાષાના ૨૭ પ્રકારોમાંનો પશ્ચિમ મારવાડનો એક પ્રકાર, ગૌર્જર અપભ્રંશ, ગૌર્જરી અપભ્રંશ. (સંજ્ઞા.)

**ગુર્જર અપભ્રંશ** (-ભ્રંશ) પું. [સ.] મધ્યકાલમાં પશ્ચિમ મારવાડનો અપભ્રંશ ભાષાપ્રકાર-પછીથી ઉત્તર ગુજરાતમાં પ્રસરેલો; જુઓ 'ગુર્જર(૪).'

**ગુર્જર-ગિરા** સ્ત્રી. [સં.] ગુજરાતી ભાષા-ગુજરાત સૌરાષ્ટ્ર કચ્છની સર્વસામાન્ય વ્યવહારુ માન્ય ભાષા

**ગુર્જરત્રા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ગુર્જર (૨).' (આજના 'ગુજરાત' માટે એ કદી વપરાયો નથી.)

**ગુર્જર-દેશ** પું. [સં.] જુઓ 'ગુર્જર(૨,૩).'

**ગુર્જરદેશીય** વિ. [સં.] ગુર્જર દેશને લગતું

**ગુર્જર-પ્રજા** સ્ત્રી. [સં.] જૂના નવા ગુર્જર પ્રદેશોની પ્રજા

**ગુર્જર-ભાષા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ગુર્જર-ગિરા.'

**ગુર્જર-ભૂમિ** સ્ત્રી. [સં.] ગુજરાતનો હાલનો પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.)

**ગુર્જર-મંડલ**(-ળ) (-મણ્ડલ,-ળ) ન. [સં.] સોલંકીકાલમાં મહી નદીથી આબુ સુધીનો પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.)

**ગુર્જર-રાષ્ટ્ર** ન. [સં.] ગુજરાતનો પ્રદેશ (આ શબ્દ પ્રાચીન મધ્ય-કાલીન લિપિસ્થ સાધનોમાં વપરાયો નથી.)

**ગુર્જર-લોક** પું., ન. [સં., પું.] ગુર્જર જાતિના લોક. (સંજ્ઞા.) (૨) જુઓ 'ગુર્જર-પ્રજા.'

**ગુર્જર-વાઙ્મય** ન. [સં.] ગુજરાતી ભાષાનું સર્વપ્રકારનું સાહિત્ય

**ગુર્જર(-રિ)-સ્તાન** ન. [ફા. ગુર્જિસ્તાન; સં. गुर्जर + स्थान, નવો બનાવેલો શબ્દ] મધ્ય એશિયાનો જ્યૉર્જિયા કે કુર્દિસ્તાનનો પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.)

**ગુર્જરી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ગુજરાતની સ્ત્રી. (૧) ગુજરાતની સર્વસામાન્ય ભાષા. (સંજ્ઞા.) (૩) એ નામનો એક રાગ. (સંજ્ઞા.) (સંગીત.) (૪) ગુજરાતની માનેલી આધ્યાત્મિક દેવી. (સંજ્ઞા.)

**ગુર્જરીય** વિ. [સં.] ગુર્જરને લગતું, ગુર્જર સાથે સંબંધ ધરાવતું

**ગુર્જરેશ્વર** પું. [સ. गुर्जर + ईश्वर] સોલંકીકાલના રાજવીઓનું એક બિરુદ-ગુર્જરદેશનો સ્વામી

**ગુર્જિ-સ્તાન** ન. [ફા.] જુઓ 'ગુર્જર-સ્તાન.'

**ગુર્દિસ્તાન** ન. [ફા.] ઈરાનની ઉત્તરનો મધ્ય એશિયાનો એક પ્રદેશ, કુર્દિસ્તાન (ગુર્જર પ્રજાનું મૂળ સ્થાન ગણાય છે.) (સંજ્ઞા.)

**ગુલ** ન. [ફા.] ફૂલ. (૨) (ફા.) દિવેટ ઉપરનો મોગરો. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) ગુમ કરી દેવું. (૨) હોલવવું. ૦ થવું (રૂ. પ્ર.) ગુમ થઈ જવું. ('ગુલ' એકલો પણ 'ગુમ થવું' બતાવવા ઉદ્‌ગાર-રૂપે વપરાય છે.) (૨) હોલાવું. ૦ બાંધવું (રૂ. પ્ર.) બંદૂકના કાનનો છેડો થોડોક બાળવો]

**ગુલ-કંદ** (-કન્દ) પું. [ફા.] ગુલાબનાં ફૂલોની પાંખડીઓનો ખાંડ ભેળવી અને તડકો આપી કરવામાં આવતો ગુણકારી આથો (આ બનાવતાં પાંખડીઓનો ૧ થર, એના ઉપર ખાંડનો ૧ થર, એ પ્રમાણે ટોપના મથાળા સુધી થરો

કરવામાં આવ્યા પછી વાસણ ઉપર કપડું બાંધી તડકામાં કેટલાક દિવસ રાખવામાં આવે છે.)
**ગુલ-ખાર** પું. [ફા. ગુલ્-ખૈર્] આસમાની વાદળી રંગ
**ગુલ-ખેરી** વિ. [ફા. ગુલ્-ખૈર્] આસમાની વાદળી રંગનું
**ગુલગુલાટ** પું. [રવા.] એ પ્રકારનો અવાજ
**ગુલગુલાટિયું** ન., -યો પું. [રવા. + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] એ નામની ગુલાટિયાં ખાવાની એક રમત
**ગુલગુલામણી** સ્ત્રી. [રવા. ગુલ ગુલ + 'આમણી' ત. પ્ર.] એ નામની એક રમત
**ગુલગુલાટિયું** ન. [રવા. ગુલગુલાટ + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] એ નામની એક રમત
**ગુલ-ચમન** પું. [ફા.] આનંદ, મોજમઝા
**ગુલ-ચહેપ** વિ. [ફા.] ફૂલના જેવું સુંદર
**ગુલ-ચશ્મ** વિ. [ફા.] ફૂલના જેવી આંખોવાળું
**ગુલ-છડી** સ્ત્રી. [ફા. + જુઓ 'છડી.'] ફૂલ કે ફૂલોવાળી છડી. (૨) પાંદડાના થડમાં ઊભો દાંડો થયા પછી એમાં ફૂલ આવે છે તેવો એક છોડ [સફેદ ફૂલ
**ગુલ-છબું**, **-ફબું** ન. [ફા. ગલ-શિબ્બૂ] રાતે ખીલનારું એક
**ગુલ-છાય** ન. એ નામની એક વનસ્પતિ
**ગુલ-જાન** વિ [ફા.] ફૂલના જેવું સુંદર [(૨) વિ. સુંદર
**ગુલ-જા(-ઝા)ર** પું. [ફા. ગુલ્-ઝાર્] ફૂલોની વાડી, ફૂલવાડી
**ગુલ-તરાશ** સ્ત્રી. [ફા.] ફૂલો કાપવાની કાતર. (૨) દીવાનો મોગરો કાપવાની કાતર [મસ્ત, એકતાન
**ગુલતાન** વિ. [ફા. ગલ્તાન્] મશગૂલ, મગ્ન, લીન, તલ્લીન,
**ગુલ-તોર, -રો** પું. [ફા. ગુલ્ + અર. તુર્રહ્] ફૂલનો ગોટો, ફૂલોનો તોરો, ગજરો. (૨) એ નામનો એક ફૂલ-છોડ
**ગુલ-દસ્ત** પું. [ફા. ગુલ્-દસ્તહ્] ફૂલોનો ગોટો, ગજરો
**ગુલ-દાન** ન., -ની સ્ત્રી. [ફા.] ફૂલદાની, 'ફ્લાવર-પૉટ'
**ગુલ-દાવદી, -રી** સ્ત્રી. [ફા. ગુલિ-દાવૂદી] એ નામની એક ફૂલ-વેલ [જેવો કિરમજી રંગ
**ગુલનાર** ન. [ફા.] દાડમનું ફૂલ. (૨) પું. દાડમના ફૂલના
**ગુલ-બગલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગુલ' + 'બગલી.'] (લા.) એ નામનો એક છોડ
**ગુલ-બદન** ન. [ફા.] એક જાતનું પટ્ટાવાળું રેશમી કપડું
**ગુલ-બંકાવલી** (-બકૌવલી) સ્ત્રી. ગુજરાતી લૌકિક એક પદ્યવાર્તાની મુખ્ય નાયિકા. (૨) એ નામની એક વનસ્પતિ
**ગુલ-બંકી** (-બઙ્કી) સ્ત્રી., પું. એ નામનો એક છંદ. (પિં.)
**ગુલ-બાન** સ્ત્રી. [ફા.] શોરબકોર. (૨) ઠઠ્ઠા-ટોળટપોળ. (૩) મોટી ગપ [આયાતનો એક ફૂલ-છોડ
**ગુલ-બાસ** પું. [ફા. ગુલિ-અબ્બાસ્] એ નામનો અમેરિકી
**ગુલ-બાંગ** સ્ત્રી., **ગુલબું** ન. [ફા. ગુલ્બાન્] જુઓ 'ગુલ-બાન.'
**ગુલ-મહેરી** સ્ત્રી. [ફા. + અજ્ઞાત શબ્દ] એ નામની પાંખ-વાળી મનાતી એક જલચર પક્ષી-જાતિ [એક ફૂલ-છોડ
**ગુલ-મેંદી** (-મેંદી) સ્ત્રી. [ફા. + જુઓ 'મેંદી.'] એ નામનો
**ગુલ-મોર** (-મોઃર) પું. ન. [ફા. ગુલિમુહ્ર્] એક જાતનું લાલ રંગનાં ફૂલ આપતું ઝાડ (માર્ગોની બંને બાજુ રોપાતું)
**ગુલ-વાડી** સ્ત્રી. [ફા. + જુઓ 'વાડી.'] ફૂલવાડી. (૨) (લા.) એ નામની એક રમત [ગુલિસ્તાન
**ગુલ-શન** સ્ત્રી. [ફા.] બાગ, બગીચો, ઉદ્યાન, ફૂલવાડી,
**ગુલ-શામ** ન. એ નામની એક વનસ્પતિ
**ગુલંબી** (ગુલમ્બી) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ
**ગુલાબ** પું. [ફા.] મુખ્યત્વે ગુલાબી રંગનો ડાંખળામાં કાંટા કાંટાવાળો એક ફૂલછોડ, (૨) ન. એનું ફૂલ
**ગુલાબ-ગોટો** પું. [+ જુઓ 'ગોટો.'] ગુલાબનાં ફૂલોનો ગજરા પ્રકારનો બનાવેલો ગુચ્છ
**ગુલાબ-ગંડેરી** (-ગણ્ડેરી) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ગંડેરી.'] ગુલાબ-જળ છાંટવામાં આવ્યું હોય તેવી શેરડીની ગંડેરી
**ગુલાબ-ચકરી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ચકરી.'] (લા.) ખટમીઠી ખાંડની ગોળી, 'પીપરમિંટ'
**ગુલાબ-જળ** ન. [+ જુઓ 'જળ.'] ગુલાબને પાણીમાં ઉકાળી બનાવેલું એવું સુગંધી પાણી
**ગુલાબ-જાંબુ** ન., બ.વ. [+ જુઓ જાંબું.'] (લા.) માવાની એક રસદાર મીઠાઈ (જેમાં શિંગોડાંના લોટનું મિશ્રણ કર્યું હોય છે.)
**ગુલાબ-દાન** ન., -ની સ્ત્રી. [ફા.] ગુલાબજળ છાંટવાની શિરોઈના આકારની ઝારી [વાડી
**ગુલાબ-વાડિયું** ન. [ + જુઓ 'વાડિયું.'] ગુલાબના છોડની
**ગુલાબી** વિ. [ફા.] ગુલાબના રંગનું, ગુલાબનાં ફૂલોના રંગ જેવા રંગવાળું. (૨) (લા.) મજેદાર, મીઠું. (૩) તાજગી-વાળું, પ્રફુલ્લ
**ગુલામ** પું. [અર.] ખરીદ કરેલો નોકર. (૨) (લા.) કશો બદલો લીધા વિના કામ કરતો પેટવડિયો નોકર. (૩) પરવશ માણસ. (૪) શેતરંજ પત્તાં વગેરેની રમતમાં એક પ્યાદું અને પત્તું
**ગુલામ-ખત** ન. [ + જુઓ 'ખત.'] ગુલામ તરીકે રહેવાની કબૂલત આપતું દસ્તાવેજ, ગુલામી ખત
**ગુલામ-ખાનું** ન. [+ જુઓ 'ખાનું.'] ગુલામોને રહેવાનું મકાન કે જગ્યા
**ગુલામ-ગીરી** સ્ત્રી. [અર. + ફા. પ્રત્યય.] ગુલામપણું, ગુલામ-નો નોકરીનો ધંધો, ગોલાપો. (૨) (લા.) હલકા પ્રકાર-ની તાબેદારી. (૩) પરવશ-તા, પરાધીન-તા
**ગુલામ-જાદું** વિ. [ + જુઓ 'જાદે.'] ગુલામ સ્ત્રીપુરુષોથી જન્મેલું, ગુલામોનું. (સંતાન.)
**ગુલામડી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ખરીદ કરીને લીધેલી નોકરડી [નો શેઠ
**ગુલામ-દાર** વિ., પું. [ + ફા. પ્રત્યય.] ગુલામ કે ગુલામો-
**ગુલામ-દાંડિયો** પું. [ + જુઓ 'દાંડિયો.'] (લા.) એ નામની એક રમત [થી જ ગુલામ
**ગુલામ-બચ્ચો** પું. [ + જુઓ 'બચ્ચો.'] ગુલામ, બચપણ-
**ગુલામિયત** સ્ત્રી. [અર. ગુલામિય્યત્] જુઓ 'ગુલામગીરી.'
**ગુલામી** સ્ત્રી. [અર.] ગુલામગીરી. (૨) (લા.) બદલા વિનાની સેવા. (૩) પરવશ-તા [આપેલો કરાર-પત્ર
**ગુલામી-ખત** ન. [અર.] જીવનભર ગુલામી કરવાનો લખી
**ગુલાલ** ન. [ફા.] માંગલિક અને ધાર્મિક પ્રસંગે વપરાતો

ઘેરા લાલ રંગનો એક ભૂકો [પહેરવાનું એક ઘરેણું

**ગુલાલ-છડી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'છડી.'] (લા.) સ્ત્રીઓને કંઠમાં

**ગુલાલ-વાડી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'વાડી.'] મકાનની કે મહેલની નજીકની ફૂલવાડી [ગલગોટો

**ગુલા(-લ્લા)લો** પું. [ફા. ગુલિલહ્] એક જાતનું ફૂલ,

**ગુલાંટ** (-ટય) સ્ત્રી. [રવા.] ઊથલું ગોઠીમડું, ગોટીમડું, ગડથોલિયું. [**૦ ખાવી, ૦ મારવી** (રૂ. પ્ર.) કહેલું ફેરવી નાખુકર જવું, ફરેબ દેવો]

**ગુલાંટ-બાજ** (ગુલાંટવ-) વિ. [ + ફા. પ્રત્યય] (લા.) કહેવા-માંથી ફરી જનાર, ફરેબી [જુઓ 'ગુલાંટ.'

**ગુલાંટિયું** ન. [જુઓ 'ગુલાંટ' + ગુ. 'ઇયું' **સ્વાર્થે** ત. પ્ર.]

**ગુલિસ્તાન, ગુલિસ્તાં** ન. [ફા.] ફૂલવાડી, બગીચો. (૨) શેખ સાદીનું રચેલું એ નામનું એક ફારસી કાવ્ય. (સંજ્ઞા.)

**ગુલેર** ન. [જુઓ 'ગુલ્લર.'] એ નામનું એક વૃક્ષ, ઉમરડો, ઊમરો. (૨) સ્ત્રીઓના કાનનું એક ઘરેણું

**ગુલો** પું. [જુઓ 'ગુલામ.'] જુઓ 'ગુલામ(૪).'

**ગુલ્ફ**[1] પું., ન. [સં.] ઘૂંટણ, ઢીંચણ. (૨) પગની ઘૂંટી

**ગુલ્ફ**[2] પું. [યૂના.] ખરી (ઢોરના પગમાંની) [ગાંઠ

**ગુલ્ફ-ગ્રંથિ** (-ગ્રન્થિ) સ્ત્રી. [સં., પું.] ઘૂંટણ ઉપરના સોજાની

**ગુલ્ફ-સંધિ** (-સન્ધિ) સ્ત્રી. [સં., પું.] ઘૂંટણનો સાંધો

**ગુલ્ફી** સ્ત્રી. પાટલૂનમાં બટન નાખવાનો ભાગ

**ગુલ્મ** પું. [સં.] ઝુંડ, ઝાડી. (૨) ઘૂમડું, ભોણું. (૩) શરીરમાં થતો વાયુના ગોળાનો રોગ. (૪) ઢીમણું. (૫) બરોળનો એક રોગ

**ગુલ્મ-વાયુ** પું. [સં.] શરીરમાં ગાંઠા ગાંઠા થઈ જાય તેવો એક વાતરોગ [શૂળ જેવી વેદના

**ગુલ્મ-શૂલ(-ળ)** ન. [સં.] શરીરમાં થયેલી ગાંઠોમાં થતી

**ગુલ્મોદર** ન. [સં. गुल्म + उदर] પેટમાં ગાંઠ કે ગોળો થવાનો એક રોગ

**ગુલ્લર** જુઓ 'ગુલેર.'

**ગુલ્લાલો** જુઓ 'ગુલાલો.'

**ગુલ્લી** સ્ત્રી. એ નામની બાળકોની એક રમત

**ગુલ્લી-દંડ** (-ડચ) સ્ત્રી. ગિલ્લીદંડાની રમત

**ગુલ્લું** ન. પાપડની બાંધેલી કણકનું નાનું ગોળકું, ગૂલરું, લૂવો. (૨) (લા.) ગિલ્લીદાંડાની રમતમાં ટોલ્લો મારવો એ

**ગુલ્લો** પું. જુઓ 'ગુલામ.' (૨) પતંગના પૂછડાના ભાગમાં ચોડાતો ત્રિકોણાકાર કાગળ

**ગુવરહારી** સ્ત્રી. અકબરના સમયના ગવૈયા તાનસેને પ્રચલિત કરેલી ધ્રુપદ પ્રકારની તાન-બાજી. (સંગીત.)

**ગુવાતરી** સ્ત્રી. ગુવારની શિંગનું સૂકું છોતરું

**ગુવાદ** પું. [ફા.] પારસી મહિનાનો એ નામનો બાવીસમો દિવસ. (સંજ્ઞા.) [હગાર

**ગુવાનો** સ્ત્રી. દરિયાઈ પક્ષીઓની ખાતરમાં ઉપયોગી

**ગુવાર** જુઓ 'ગવાર.'

**ગુવાર-ફળી** જુઓ 'ગવાર-ફળી.'

**ગુવાર-શિ(-શીં,-સિ,-સીં)ગ** જુઓ 'ગવાર-શિંગ.'

**ગુવારી** સ્ત્રી. ઓરીનો રોગ

**ગુવેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક વેલ

**ગુસપુસ** સ્ત્રી. [રવા.] છાની વાત, મસલત. (૨) ક્રિ. વિ. એવી રીતે વાત કરાય એમ

**ગુસબરી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ગુસ-માય** સ્ત્રી. ઢેડિયા કોમની એ નામની એક દેવી (સંજ્ઞા.)

**ગુસલ** જુઓ 'ગુસ્લ.'

**ગુસલ-ખાનું** જુઓ 'ગુસ્લ-ખાનું.'

**ગુસાળી** સ્ત્રી. એ નામની એક જાતની કેળ

**ગુસાંઈ** પું. [સં. गोस्वामि-क- > પ્રા. गोस्वामिअ-] 'ગોસ્વામી' એવો ખિતાબ કે પદવી (વલ્લભ-સંપ્રદાય, ચૈતન્ય સંપ્રદાય મધ્વ-સંપ્રદાય, શાંકર સંપ્રદાય વગેરેમાં આચાર્યોની એક પદવી.) (૨) શાંકર સંપ્રદાયના સંન્યાસીઓ ગૃહસ્થાશ્રમી થતાં એમની થયેલી જ્ઞાતિ 'ગુસાંઈ બાવા' કે ગોસાંઈ બાવા.' (સંજ્ઞા.)

**ગુસ્તાખાના** વિ. [ ફા. ગુસ્તાખાનહ્ ] અસભ્ય, બે-અદબ

**ગુસ્તાખી** સ્ત્રી. [ફા.] અસભ્ય-તા, બે-અદબી

**ગુસ્લ** ન. [અર.] નાહવું એ, સ્નાન ['બાથ-રૂમ'

**ગુસ્લ-ખાનું** ન. [+ જુઓ 'ખાનું.'] નાહવાનું સ્થાન, નહાણી,

**ગુસ્સે-દાર** વિ. [+ ફા પ્રત્યય.] ગુસ્સાવાળું, ક્રોધી

**ગુસ્સૈલ** વિ. [અર. 'ગુસ્સહ્' દ્વારા] વારંવાર ગુસ્સે થનારું

**ગુસ્સો** પું. [અર. ગુસ્સહ્] ક્રોધ, કોપ, રોષ, રીસ, ખીજ. [**-સ્સામાં આવવું** (રૂ. પ્ર.) ક્રોધ કરવો. **-સ્સે કરવું** (રૂ. પ્ર.) ચીડવવું. **-સ્સે થવું, -સ્સે ભરાવું** (રૂ. પ્ર.) ક્રોધ કરવો. **૦ આવવો** (રૂ. પ્ર.) ક્રોધે ભરાવું. **૦ ઊતરવો** (રૂ. પ્ર.) ક્રોધ શાંત પડવો. **૦ ચડ(-ઢ)વો** ક્રોધે ભરાવું. **૦ ગળી જવો, ૦ પીવો, ૦ મારવો** (રૂ. પ્ર.) ક્રોધ ઉતારી નાખવો]

**ગુહ** પું. [સં.] મહાદેવ શિવના પાર્વતીમાં થયેલ પુત્ર-કાર્તિકેય, કાર્ત્તિક સ્વામી. (સંજ્ઞા.) (૨) દશરથના સમયનો શૃંગવેર-નગરનો એ નામનો એક રાજવી, ગુહક. (સંજ્ઞા.) (૩) ગૂહિલ-ગોહિલ-ગોહેલ-ગેહલોત રાજપૂતોનો એ નામનો એક મૂળ પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**ગુહ-રાજ** પું. [સં.] જુઓ 'ગુહ(૨).'

**ગુહા** સ્ત્રી. [ સં. ] પહાડ ડુંગર વગેરેની કુદરતી બખોલ, કોતર, ગહ્વર, ગુફા

**ગુહાકાર** પું., **ગુહાકૃતિ** સ્ત્રી. [ + સં. आ-कार, आ-कृति ] ગુફાનો આકાર. (૨) વિ. ગુફાના આકારનું પોલું

**ગુહ્ય** વિ. [સં.] છાનું, છૂપું, ગોપ્ય, ગુપ્ત. (૨) રહસ્યમય. (૩) ન. રહસ્ય, મર્મ, છૂપી-છાની વાત

**ગુહ્યક** પું. [સં.] અર્ધ-દેવોનો એક વર્ગ, કુબેરના સેવકોનો ગણાતો વર્ગ અને એની પ્રત્યેક વ્યક્તિ. (સંજ્ઞા.)

**ગુહ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] ગુપ્ત-તા, ખાનગીપણું. (૨) મર્મ

**ગુહ્યાગાર** ન. [સં. गुह्य + अगार] ખાનગી મસલત ચલાવવાનો ઓરડો

**ગુહ્યાર્થ** પું. [સં. गुह्य + अर्थ] ગૂઢ અર્થ. (૨) વિ. જેનો અર્થ ગૂઢ છે—ન સમઝાય તેવો છે—તેવું, રહસ્યપૂર્ણ

**ગુહ્યાંગ** (ગુહ્યાઙ્ગ) ન. [સં. गुह्य+अङ्ग], **ગુહ્યેંદ્રિય** (ગુહ્યેન્દ્રિય) સ્ત્રી. [સં. + इन्द्रिय न.] પુરુષો અને સ્ત્રીઓની જનનેંદ્રિય

**ગુળવેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [ સં. गुडूची-वल्ली > પ્રા. गुडूई-वल्ली ]

ગળોનો વેલો

**ગુળસકરી** સ્ત્રી. જુઓ 'ગંજેટી.'

**ગું(-ગૂં)ગા-વેડા** પું., બ. વ. [જુઓ 'ગુંગું + 'વેડા.'] મૂંગા-વેડા, મૂંગાપણાનો દેખાવ કરવાની આદત

**ગું(-ગૂં)ગું** વિ. [ફા. ગુંગ્ + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] બોલી ન શકે તેવું, મૂંગુ

**ગુંજક** (ગુઞ્જક) વિ. [સં.] ગુંજન કરનારું

**ગુંજ-કેળ** (ગુઞ્જકૅળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગુંજવું' + 'કેળ.'] એક પ્રકારની કેળ (ઝાડ)

**ગુંજ-ગોળો** (ગુઞ્જ-) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ગોળી.'] આંખ ઉપર થતી ચણોઠી જેવી ગાંઠ

**ગુંજન** (ગુઞ્જન) ન. [સં.] કોમળ મધુર ધ્વનિ, ભ્રમર પક્ષી વગેરેનો મધુર ગણગણાટ

**ગુંજના** સ્ત્રી. [સં.] મધુર ધ્વનિ, ગુંજન. (૨) (લા.) પ્રાર્થના

**ગુંજનીય** (ગુઞ્જનીય) વિ. [સં.] ગુંજન કરવા જેવું

**ગુંજનીય-તા** (ગુઞ્જનીય-તા) સ્ત્રી. [સં.] ગુંજન થાય કે કરી શકાય એવી પરિસ્થિતિ, ગુંજ્ય-તા

**ગુંજવું** (ગુઞ્જવું) અ. ક્રિ. [સં. गुञ्ज् તત્સમ] અવ્યક્ત મધુર ધ્વનિ કરવો. (૨) અંદર ને અંદર સ્તોત્ર વગેરેનો અસ્પષ્ટ પાઠ કરવો. **ગુંજાવું** (ગુઞ્જાવું) ભાવે., ક્રિ. **ગુંજાવવું** (ગુઞ્જાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગુંજા** (ગુઞ્જા) સ્ત્રી. [સં.] ચણોઠી. (૨) ચણોઠી જેટલું [વજન, રતી

**ગુંજાઇશ** સ્ત્રી. [ફા.] ગજું, તાકાત, શક્તિ

**ગુંજાગુંજ** (ગુઞ્જા-ગુઞ્જય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગુંજવું,'–દ્વિર્ભાવ.] સતત થતો ગુંજારવ

**ગુંજા-તાપ** (ગુઞ્જા-) પું. [સં.] ચણોઠીને અગ્નિ માની [તાપવું એ. (અગો.)

**ગુંજા-ફલ(-ળ)** (ગુઞ્જા-ફલ, -ળ) ન. [સં.] ચણોઠી

**ગુંજા-માલા(-ળા)** (ગુઞ્જા-માલા, -ળા) સ્ત્રી. [સં.] ચણોઠીની માળા. (૨) (લા.) ચણોઠીના આકારના પારાની કંઠની એક પ્રકારની સોનાની માળા

**ગુંજાર** (ગુઞ્જાર) પું. [જુઓ 'ગુંજારવ.'], **ગુંજારવ** (ગુઞ્જા-રવ) પું. [સં. गुञ्ज + आ-रव] ભ્રમર વગેરેનો અવ્યક્ત મધુર ધ્વનિ, મધુર ગણગણાટ

**ગુંજાવવું, ગુંજાવું** (ગુઞ્જા-) જુઓ 'ગુજવું'માં.

**ગુંજાશ** (-શ્ય) જુઓ 'ગુંજાઇશ.'

**ગુંજા-હાર** (ગુઞ્જા-) પું. [સં.] ચણોઠીની માળા

**ગુંજિત** (ગુઞ્જિત) ન. [સં.] ગુંજન

**ગુંજ્ય-તા** (ગુઞ્જ્યતા.) સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] ગુંજન થાય કે કરી શકાય એવી પરિસ્થિતિ, ગુંજનીય-તા

**ગુંઠન** (ગુણ્ઠન) ન. [સં.] ઢાંકવું એ, છુપાવી દેવું એ

**ગુંઠિત** (ગુણ્ઠિત) વિ. [સં.] ઢાંકેલું, છુપાવી દીધેલું

**ગુંઠો** પું. [અં. ગુન્ટુર] એકરના ૪૦ મા ભાગનું માપ, ૨૦ વસાનું માપ, ૧૧×૧૧ ચોરસ વારનું માપ

**ગુંડાઈ** (ગુણ્ડાઈ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગુંડો' + ગું. 'આઈ' ત.પ્ર.], **ગુંડા-ગીરી** (ગુણ્ડા-ગીરી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગુંડો' + ફા. પ્રત્યય] ગુંડાપણું, ગુંડાગીરી

**ગુંડા-શાહી** (ગુણ્ડા-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગુંડો' + 'શાહી.[૨]'] ગુંડાઓના અમલની પરિસ્થિતિ, ગુંડાઓની દાદાગીરીની પ્રબળતાની સ્થિતિ [દાંડ, દાદો

**ગુંડો** (ગુણ્ડો) પું. [હિં. ગુંડા] રખડતો માથાભારે માણસ,

**ગું(-ગૂં)દ, -દર** પું. કેટલાંક વૃક્ષોમાંથી ઝરતો ચીકણો રસ (બાવળ લીમડો સરગવો ગૂગળ વગેરેનો)

**ગુંદર-બટ** ન. એક પ્રકારનું ઘાસ

**ગું(-ગૂં)દરો** પું. એ નામની એક વનસ્પતિ, મોથની જાત

**ગું(-ગૂં)દર-પાક** પું. [+ સં.] ગુંદરને શેકી મસાલા સાથે ચાસણીમાં બનાવેલું મિષ્ટાન્ન. (૨) (લા.) મૂઢ માર, ટાઢો માર, મેથીપાક

**ગું(-ગૂં)દરાટવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ગું(-ગૂં)દર,'-ના. ધા.] ગુંદરવાળું કરવું, ગુંદર લગાવવો

**ગું(-ગૂં)દરિયાળ** વિ. [જુઓ 'ગું(-ગૂં)દર' + ગુ. ઇયું' + 'આળ' ત. પ્ર.] ગુંદર લગાડયો હોય તેવું

**ગું(-ગૂં)દરિયું** ન., વિ. જુઓ 'ગુ(-ગૂં) દર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગુંદર રાખવાનું પાત્ર, ગુંદરની સીસી. (૨) વિ. (લા.) ઝટ ઊઠે નહિ અને વાત છોડે નહિ તેવું, લપિયું

**ગું(-ગૂં)દિયું** વિ. [જુઓ 'ગુંદ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગુંદ ભેળવેલું (કંકુ વગેરે) [૦ ચોટવું, ૦ વળગવું (રૂ. પ્ર.) લપ વળગવી, લફરું વળગવું]

**ગુંફ** (ગુમ્ફ) પું. [સં.] ગૂંથવું એ. (૨) ઝૂમખું

**ગુંફન** (ગુમ્ફન) ન., -ના સ્ત્રી. [સં.] ગૂંથવું એ, ગૂંથણી

**ગુંફવું** (ગુમ્ફવું) સ. ક્રિ. [સં. गुम्फ्, તત્સમ] ગૂંથવું. **ગુંફાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ગુંફાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગુંફાવવું, ગુંફાવું** (ગુમ્ફા-) જુઓ 'ગુંફવું'માં.

**ગુંફિત** (ગુમ્ફિત) વિ. [સં.] ગૂંથેલું

**ગુંફેવાવું** અ. ક્રિ. ગૂંચવાવું

**ગુંફો** પું. [સં गुम्फक- > પ્રા. गुंफअ-] ઝુંડ, જથ્થો

**ગુંબજ** (ગુમ્બજ) પું. [ફા. ગુમ્બદ્] ઘૂમટ. (૨) બૂરજ. (૩) મિનારો [(૨) (લા.) બાઘિગોળ

**ગુંબજ-દાર** (ગુમ્બજ-) વિ. [ફા. ગુમ્બદ્-દાર્] ગુંબજવાળું.

**ગુંબો** (ગુમ્બો) પું. [રવા.] ગડદો, ઘુંબો, ઘુસ્તો

**ગૂ** ન. [સં. गूथ > પ્રા. गूह] વિષ્ઠા, મળ (ખાસ કરી માનવ પ્રાણીનો). [૦ ઉછાળવું (રૂ. પ્ર.) બદનામ કરવું. ૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) બગાડવું. ૦ ખાવું (રૂ. પ્ર.) જૂઠું બોલવું. (૨) શરમ-ભરેલું કામ કરવું. ૦ થવું (રૂ. પ્ર.) બગડવું. (૨) પાયમાલ થવું.]

**ગૂઈ[૧]** સ્ત્રી. રમતમાં અસત્ય બોલવું એ, અણચી, કચ

**ગૂઈ[૨]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગૂ' દ્વારા.] ગુદા, મળદ્વાર. (૨) (લા.) લખોટી–કે ગિલ્લીદાંડાની રમત માટેનો નાનો ખાડો, ગબી

**ગૂઈ-મરામણું** વિ. [જુઓ ગૂઈ[૨]' + 'મારવું + ગુ. 'આમણું' કૃ. પ્ર.] સૃષ્ટિ-વિરુદ્ધ મૈથુન કરાવનારું

**ગૂ-ખાડ** (-ડ્ય), **-ડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગુ' + 'ખાડ'–'ખાડી.'] વિષ્ટા નાખવાનો ખાડો, અઘણખાડ

**ગૂગદવું** અ. ક્રિ. [રવા.] દોડવું. **ગૂગદાવું** ભાવે., ક્રિ. **ગુગદાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગૂગળ** પું. [સં. गुग्गुल] એ નામનું એક જાતનો સુગંધી ગુંદર આપનારું વૃક્ષ. (૨) એ વૃક્ષનો ગુંદર. [૦ ને ગું(-ગૂં)દ લઈ ચોંટવું (રૂ. પ્ર.) કામને વળગી રહેવું]

**ગૂગળ-લશે** પું. [જુઓ 'ગૂગળ' + અસ્પષ્ટ 'લશો' શબ્દ.] (લા.) (ચીકણાશના સાધર્મ્યે) ઘઉંને ખાંડી અને એની ફોતરી કાઢી નાખી બનાવવામાં આવતી એક પ્રકારની ખીચડી

**ગૂ(-ગુ)ગળિયું** વિ. [જુઓ 'ગૂગળ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગૂગળને લગતું કે ગૂગળનું બનાવેલું. (૨) ન. ગૂગળ ભરવા માટેનું વાસણ

**ગૂગળી** પું. દ્વારકા-પ્રદેશમાંની એક બ્રાહ્મણ જ્ઞાતિ અને એનો પુરુષ (દ્વારકાના તીર્થગોરની જ્ઞાતિ). [૦ જેવું (રૂ. પ્ર.) ગોજું, ગંદુ. (૨) કંજૂસ]		[જેવા રંગવાળું

**ગૂગળું**[1] વિ. [જુઓ 'ગૂગળ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ગૂગળના

**ગૂગળું**[2] વિ. સ્વાદમાં નહિ ગળ્યું કે નહિ મોળું તેવું

**ગૂજ**[1-2] જુઓ 'ગૂઝ.[1-2]'

**ગૂજર, ગૂજરાત, ગૂજરાતણ, ગૂજરાતી, ગૂજરી** જુઓ 'ગુજર' 'ગુજરાત' ગુજરાતણ' 'ગુજરાતી' 'ગુજરી.' [નોંધ : સં. માં ગુર્જર શબ્દ સાધવામાં આવ્યો એ કારણે સંયુક્ત વ્યંજનના લોપે गुज्जर-માંથી 'ગૂજર' વગેરે જોડણી જૈન હસ્તલિખિત ગ્રંથોમાં વ્યાપક થઈ; હકીકતે ગુજ્ર જાતિનો વિકાસ હોઈ 'ગુજર' દ્વારા હ્રસ્વ 'ગુ' મળ્યો છે. આજે હવે દીર્ઘ 'ગૂ' સ્વીકારવાની કોઈ જરૂર રહી નથી.]

**ગૂઝ(-જ)**[1] વિ. [સં. गुह्य > પ્રા. गुज्झ] ગુહ્ય, ખાનગી, રહસ્યમય. (૨) સ્ત્રી. ખાનગી વાત

**ગૂઝ(-જ)**[2] સ્ત્રી. બે બાજુ અણીવાળો બે પાટિયાં સાંધવા વપરાતો ખીલો

**ગૂટ** પું. એકીકરણ, સંયોજન

**ગૂટક (-કચ)** સ્ત્રી. સુરતીની રમત, નસીબનો ખેલ

**ગૂટરી** પું. કાંટો

**ગૂટિયા** સ્ત્રી. દેશી ખાંડની એક જાત

**ગૂટી** સ્ત્રી. [બં.] રેશમના કીડાએ બાંધેલું કોકડું

**ગૂડકી, -ગી** સ્ત્રી. ચોરણી, સુરવાલ

**ગૂડલું** જુઓ 'ગુડલું.'

**ગૂડવું** સ. ક્રિ. સજ્જ કરવું. (૨) (તુચ્છકારમાં) આપવું. [ગૂડી નાખવું (રૂ. પ્ર.) મારી નાખવું]		[તેટલું

**ગૂડા-બૂડ** વિ. [જુઓ 'ગૂડો' + 'બૂડવું.'] ઘૂંટણ બૂડી જાય

**ગૂડા-ભ(-ભે)ર (-રય)** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ગૂડો' + 'ભરવું.'] ઘૂંટણ સુધી

**ગૂડા-લાકડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગૂડો' + 'લાકડી.'] (લા.) પગમાં લાકડી ભરાવીને કરાવવામાં આવતી એક જૂના પ્રકારની સજા

**ગૂડિયો** પું. ગાડાના પૈડાનો આરાવાળો વચલો ભાગ. (૨) ચરખામાં લાઠિયું અને કણો પકડવા માટેનું લાકડું

**ગૂડી** સ્ત્રી. નાની નાની ધજા

**ગૂડી-પડવો** પું. [+ જુઓ 'પડવો.'] ચૈત્ર સુદિ પડવો (એ દિવસે છાણનાં પોચકાંમાં નાની નાની ધજાઓ રોપવાનો રિવાજ હોય છે.) (સંજ્ઞા.)

**ગૂડો** પું. [દે. પ્રા. गोड्डुअ-] ઘૂંટણ સુધીનો પગનો ભાગ. (૨) એટલા ભાગનો નળો. [-ડા ગગડી જવા, -ડા ગળવા, -ડા ઢાળવા, -ડા ભાંગવા (રૂ. પ્ર.) હિંમત હારી જવી, નાહિંમત થવું. (૨) નાસીપાસ થવું. ૦ વળાવવો, ૦ વાળવો (રૂ.પ્ર.) મરનારને ત્યાં ખરખરે જવું]

**ગૂઢ** વિ. [સં.] છુપાયેલું, ઢંકાઈને રહેલું. (૨) રહસ્યમય, 'મિસ્ટિક.' (૨) ન સમઝાય તેવું, અકળિત, ગહન

**ગૂઢ-જત્રુ** વિ. [સં.] કંઠની હાંસડી ન દેખાય તેવું, ભર્યા માંસવાળું, માંસલ, હૃષ્ટપુષ્ટ

**ગૂઢ-તમ** વિ. [સં.] અત્યંત ગૂઢ

**ગૂઢ-તર** વિ. [સં.] વધારે ગૂઢ

**ગૂઢ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ગૂઢપણું

**ગૂઢ-મણિ** સ્ત્રી. [સં.] (લા.) એ નામની એક રમત

**ગૂઢલ** ન. એ નામનું એક ફૂલ

**ગૂઢ-વાદ** પું. [સં.] અગમ્યવાદ, રહસ્યવાદ, 'મિસ્ટિસિઝમ'

**ગૂઢવાદી** વિ. [સં., પું.] ગૂઢવાદમાં માનનારું, રહસ્યવાદી, 'મિસ્ટિક'

**ગૂઢ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] મંત્રતંત્રની વિદ્યા

**ગૂઢ-સાક્ષી** વિ., પું. [સં., પું.] સામા પક્ષની છૂપી વાત જાહેર કરનારો સામા પક્ષનો સાક્ષી

**ગૂઢાક્ષર** પું. [સં. गूढ + अक्षर ન.] છુપાઈ રહેલો વર્ણ. (૨) વિ. જેના વર્ણ જેવામાં કે સમઝવામાં ન આવે તેવું

**ગૂઢાગ્નિ** પું. [સં. गूढ + अग्नि] છુપાઈ રહેલો કે ભારેલો અગ્નિ

**ગૂઢાભિનિવેશ** વિ. [સં. गूढ + अभि-निवेश] આશય ન સમઝાય તેવું

**ગૂઢાર્થ, ગૂઢાશય** પું. [સં. गूढ + अर्थ, आ-शय] પકડી કે સમઝી ન શકાય તેવો અર્થ. (૨) ગર્ભિત અર્થ, રહસ્ય, મર્મ. (૩) વિ. જેનો અર્થ ન સમઝાય તેવું કે રહસ્યમય છે તેવું, ગૂઢાભિનિવેશવાળું

**ગૂઢું** વિ. [સં. गूढक- > પ્રા. गूढअ-] જુઓ 'ગૂઢ.'

**ગૂઢોક્તિ** સ્ત્રી. [સં. गूढ + उक्ति] જેનો અર્થ ન સમઝાય કે રહસ્યમય હોય તેવું વચન. (૨) એક અર્થાલંકાર. (કાવ્ય.)

**ગૂઢોત્તર** વિ. [સં. गूढ + उत्तर] જેમાં જવાબ છુપાઈ ને રહેલો છે તેવું (કાવ્ય.)

**ગૂણ (-ણ્ય)** સ્ત્રી. [સં. गोणी] સણિયાનો કોથળો, સણિયાનો થેલો

**ગૂણ-પાટ (ગૂણ્ય-પાટ)** પું. [+ સં. पट्ट] સણિયાનું સીવી બનાવેલું તાપડું, તાટ, તાટિયું

**ગૂણસું** વિ. જાડું અને ઠીંગણું

**ગૂણિયું** ન. [જુઓ 'ગૂણ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] સણિયું, કંતાન

**ગૂણિયો** પું. તાંબાનો ઘડો. (૨) કારીગરનો કાટખૂણિયો

**ગૂણો** પું. [જુઓ 'ગૂણ' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] સણિયાનો મોટો થેલો

**ગૂતરું** ન. ગિરનાર તરફ થતું એ નામનું એક હરણ (ચાર શિંગીવાળું અને બે શિંગીવાળું)		[ઘટક

**ગૂથલ** પું. નાના આંતરડામાં બનતો મનુષ્યના મળમાંનો એક

**ગૂદડ (-ડ્ય), -ડી** સ્ત્રી. શક્તિ, જોર

**ગૂદર** પું. હાડકાંમાંનો માવો, ગુદો

**ગૂધ** પું., (-ધ્ય) સ્ત્રી. ગૂમડું કે ઘા રુઝાયા પછી રહી ગયેલો જરા ઊપસતો ભાગ, ચાઠું

**ગૂમડ** જુઓ 'ગૂંબડ.'

**ગૂમડી** જુઓ 'ગૂંબડી.'

**ગૂમડું** જુઓ 'ગૂંબડું.'

**ગૂ-મૂતર** ન., બ. વ. [જુઓ 'ગૂ'+સં. મૂત્ર અર્વા. તદ્ભવ] વિષ્ઠા અને પેશાબ

**ગૂયા-વેડા** પું., બ. વ. [જુઓ 'ગૂયું' + 'વેડા.'] ગંદકી કરવાની ટેવ. (૨) (લા.) દીર્ઘસૂત્રીપણું. (૨) અણચી, કચ

**ગૂયું** વિ [સં. જુઓ 'ગૂ' દ્વારા.] (લા.) ગંદું, મેલું. (૨) (લા.) દીર્ઘસૂત્રી. (૩) અણચી કરનારું, કચિયું

**ગૂર** (રય-) સ્ત્રી. હાડકાંની અંદરનો ગર, 'મેરો'

**ગૂરજી** ન. ઠીંગણા ઘાટનું એક પ્રકારનું કૂતરું

**ગૂરદાલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એક જાતની પાપડી જેવી વનસ્પતિ

**ગૂરબ** પું. ખેતરમાં ઊંડા નેદ કરવાની ક્રિયા

**ગૂ(-ગો)રસી** સ્ત્રી. ચૂલો

**ગૂર્જર, ગૂર્જરી** જુઓ 'ગુર્જર'-'ગુર્જરી.' [જૈન. સં. હસ્તપ્રતોમાં દીર્ઘ 'ઊ'વાળી જોડણી પણ મળે છે; હવે એની જરૂર રહી નથી.]

**ગૂલર, -રું** ન., **-રો** [જુઓ 'ગુલ્લર' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર] જુઓ 'ગુલ્લર.' (૨) ગુલ્લું [રાખવાનું કાણું. (૨) દૂધ

**ગૂલિયું** ન. કાણું. (૨) દંતાળના દાંતામાં ઓરણીનું ડાંડવું

**ગૂલી** સ્ત્રી. જીવડાંએ બનાવેલું ધોળું કે કાબરું ઘર, કોટલું

**ગૂલી-ગાય** સ્ત્રી. [+જુઓ 'ગાય.'] કોટલામાં રહેતું એક પ્રકારનું જીવડું

**ગૂલું** ન. એ નામનું એક પક્ષી [જુઓ 'ગૂ-સૈણ.'

**ગૂ-વાળણું** ન. [જુઓ 'ગૂ' + 'વાળવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.]

**ગૂસબી** પું. એ નામનો એક પ્રકારનો જમૈયો

**ગૂસી** પું. ગૂસી-કૂવા ઉપર ચડાવવાનો સઢ. (વહાણ.) (૨) કૂતી ઉપર રખાતો ત્રીજો કૂવો ['ગૂસી (૨).'

**ગૂસી-કૂ(-ખૂ)વો** પું. [+ જુઓ 'કૂ(ખૂ)વો.'] જુઓ

**ગૂ-સૈણ** ન. [જુઓ 'ગૂ' + ઉસડવું' દ્વારા.], વિષ્ઠા સાફ કરવાનું સાધન—ઠીબડું કે પતરું

**ગૂહિલ** પું. [દે. પ્રા. અને જુઓ 'ગુહ.'] મેવાડ અને દક્ષિણ-પશ્ચિમ સૌરાષ્ટ્રનો જૂનો એક રાજવંશ, ગોહિલ, ગેહલોત. (સંજ્ઞા.)

**ગૂળી** સ્ત્રી. એક જાતની ફૂગ

**ગૂંગકુર** પું. એ નામનો એક છોડ [ભરાવી કરેલી છત્રી

**ગૂંગડી** સ્ત્રી. વાંસની પાતળી ચીપોમાં ખાખરા વગેરેનાં પાંદડાં

**ગૂંગણા** સ્ત્રી. એ નામની એક કાળી માછલી

**ગૂંગણું** વિ. [રવા.] નાકમાંથી અવાજ આવે એવી રીતે કાંઈક અસ્પષ્ટ બોલનારું

**ગૂંગલો** સ્ત્રી. એ નામની એક માછલી

**ગૂંગળાટ** પું. [જુઓ 'ગૂંગળાવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.], **ગૂંગળામણ** ન., **-ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગૂંગળાવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] ગૂંગળાઈ મૂંઝાઈ જવાની સ્થિતિ, શ્વાસનો લગભગ અવરોધ [ગૂંગળાવી મૂકે તેવું

**ગૂંગળામણિયું** વિ. [જુઓ 'ગૂંગળામણ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.]

**ગૂંગળાવવું** જુઓ 'ગૂંગળાવું'માં.

**ગૂંગળાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] શ્વાસનો અવરોધ થવાથી અકળાવું, અમૂંઝાવું. **ગૂંગળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગૂંગા-વેડા**[1] પું., બ. વ. [જુઓ 'ગૂંગું[1]' + 'વેડા.'] ગૂંગણું હોવાની કે ગૂંગળાપણાથી બોલવાની આદત

**ગૂંગા-વેડા**[2] જુઓ 'ગુંગા-વેડા.'

**ગૂંગાળું** વિ. [જુઓ 'ગૂંગું[1]' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] નાકમાં બહુ ગૂંગાં ભરાયાં હોય તેવું

**ગૂંગાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ગૂંગું.[1]'] (લા.) ઘાલમેલ, ગોટાળો

**ગૂંગી** સ્ત્રી. બે મોઢાવાળો ગણાતો એક સાપ, બંબોઈ. (૨) સ્ત્રીઓનું આંગળાંમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું

**ગૂંગું**[1] ન. [રવા.] નાકમાંનો જામેલો મળ

**ગૂંગું**[2] જુઓ 'ગુંગું.'

**ગૂંચ** (-ચ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] દોરામાં ગાંઠ પડી જવી એ. (૨) (લા.) ઉકેલ ન મળે તેવી પરિસ્થિતિ, આંટીઘૂંટી, મુશ્કેલી. [**૦ આવવી** (રૂ. પ્ર.) મુશ્કેલી નડવી. **૦ ઉકેલવી** (રૂ. પ્ર.) મુશ્કેલીમાંથી પાર પાડવું. **૦ પડવી** (રૂ.પ્ર.) આંટી પડવી, મૂંઝાવું]

**ગૂંચવણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગૂંચવવું' + ગુ. 'અણ' ત.પ્ર.] ગૂંચવવું કે ગૂંચવાવું એ, આંટી-ઘૂંટી, અસરળતા. (૨) મૂંઝવણ, મુસીબત, ઉકેલ ન નીકળે તેવી પરિસ્થિતિ

**ગૂંચવણિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગૂંચવણ કરનારું, ગૂંચવણ-ભરેલું [જુઓ 'ગૂંચવણ.'

**ગૂંચવણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગૂંચવણ' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**ગૂંચવવું** જુઓ 'ગૂંચાવું'માં. ['ગૂંચવણિયું.'

**ગૂંચવાડિયું** વિ. [જુઓ 'ગૂંચવાડો'+ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ

**ગૂંચવાડો** પું. [જુઓ 'ગૂંચવવું' + ગુ. 'આડો' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ગૂંચવણ.'

**ગૂંચવાવવું, ગૂંચવાવું** જુઓ 'ગૂંચાવું'માં.

**ગૂંચ(-છ)ળિયાળું** વિ. [જુઓ 'ગૂંચ(-છ)ળું' + ગુ. 'ઇયું' + 'આળું' ત. પ્ર.] **ગૂંચ(-છ)ળિયું** વિ. + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગૂંચળાવાળું [નાનું ગૂંચળું

**ગૂંચ(-છ)ળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગૂંચળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]

**ગૂંચ(-છ)ળું** ન. [સં. गुच्छक- > પ્રા. गुच्छअ-] ગુચ્છાના આકારનો દોરડી જેવાનો વીંટલો. (૨) 'કૉઇલ'

**ગૂંચાવું** અ. ક્રિ. દોરામાં આંટી પડવી—ગાંઠ પડવી. (૨) (લા.) અમૂંઝાવું, મૂંઝવણ અનુભવવી. **ગૂંચવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. ગૂંચાવું. **ગૂંચવાવું** અ. ક્રિ. ગૂંચાવું. **ગૂંચવાવવું** પુનઃ પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગૂંચિયું** ન. ગાડામાં તરેલાની નીચલી લાકડાની પટ્ટી

**ગૂંછળિયાળું** જુઓ 'ગૂંચળિયાળું.'

**ગૂંછળિયું** જુઓ 'ગૂંચળિયું.'

**ગૂંછળી** જુઓ 'ગૂંચળી.'

**ગૂંછળું** જુઓ 'ગૂંચળું.'

**ગૂંજ** વિ. [સં. गुह्य > પ્રા. गुज्झ] ગુપ્ત, છાનું

**ગૂંજ-વટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગૂંજ' + ગુ. 'વટ' ત. પ્ર.] છૂપી વાત, છાની મસલત. (૨) (લા.) ચોવટ, પંચાત

**ગૂંજાયું** જુઓ 'ગૂંઝાયું,'

**ગૂંજિયું** ન. ઊંબાડિયું

**ગૂંજી** જુઓ 'ગૂંઝી.'

**ગૂંજું** જુઓ 'ગૂંઝું.'

**ગૂંઝા(-જા)યું** [જુઓ 'ગૂંઝું(-જું)' + ગુ. 'આયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ ગૂંઝું.' [નાનું ખીસું, ખીસી

**ગૂંઝી(-જી)** સ્ત્રી. [જુઓ ગૂંઝું(-જું) + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]

**ગૂંઝું(-જું)** ન. [સં. गुह्यक- > પ્રા. गुज्झअ-] વસ્ત્રોમાં રાખ-

વામાં આવતું પડવાળું ખાનું, ગજવું, ખીસું
**ગૂંઝિયા** સ્ત્રી. એ નામની એક મીઠાઈ
**ગૂંઠાણું** ન. [સં. गुण-स्थानक- > પ્રા. गुण-ट्ठाणअ-] ગુણની શ્રેણી. (જૈન.)
**ગૂંઠું** ન. ધરોનું થૂમડું
**ગૂંડલું** ન. કણકમાંથી પાડેલો લૂવો, ગુલ્લું
**ગૂંડળ** વિ. ગોળ ગોળ વીંટાળેલું, ગમે તેમ આંટા મારી વીંટાળેલું. ('ઊંડળ-ગૂંડળ' એવો રૂઢ પ્રયોગ)
**ગૂંઢો-પૂંઢો** પું. ગાંસડી-પોટલી, સર્વસ્વ, ઓળો-ચોળો
**ગૂંઢી** સ્ત્રી. ચામડાના પટ્ટામાં એક તરફનો છેડો સામી બાજુના આંકડામાં ભરાવ્યા પછી લબડતો ન રહે માટે રાખવામાં આવતો ચામડાનો ગાળો
**ગૂંતરો** પું. જંગલી બકરો
**ગૂંતો** પું. ગૂંચ. (૨) વાંધો-વચકો, શંકા. (૨) કલંક. [૦ **પડવો** (રૂ. પ્ર.) આંટી પડવી, મુશ્કેલી આવવી. ૦ **પાડવો** (રૂ. પ્ર.) આંટી પાડવી, મુશ્કેલી નાખવી]
**ગૂંથ** (-થ્ય) સ્ત્રી, [જુઓ 'ગૂંથવું.'] શરીર ઉપર રજ આવતાં બંધાતી ગ્રંથિ. (૨) (લા.) ગૂંચવણ, ભ્રાંતિ
**ગૂંથણ** ન. [જુઓ ગૂંથવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ગૂંથવાની ક્રિયા, ગૂંથાયેલી ભાત [કામનો હુન્નર
**ગૂંથણ-કલા**(-ળા) સ્ત્રી. [+ સં.] ગૂંથવાની કળા, ગૂંથણ-
**ગૂંથણ-કામ** ન. [+ જુઓ 'કામ.[૨]'] ગૂંથવાનું કામ, ગૂંથવાની ક્રિયા [ગૂંથણવાળું
**ગૂંથણિયાળું** વિ. [જુઓ 'ગૂંથણી' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.]
**ગૂંથણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગૂંથવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ગૂંથવાની ક્રિયા. (૨) ગૂંથવાની ભાત
**ગૂંથણી-કામ** ન. [+ જુઓ 'કામ.[૨]'] જુઓ 'ગૂંથણ-કામ.'
**ગૂંથવું** સ. ક્રિ. [સં. ग्रथ् > પ્રા. गुंथ-] દોરા વગેરે તંતુને આંટી મારી એકબીજા સાથે સાંકળી લેવાની ક્રિયા કરવી. (૨) ઓળવું (માથું). (૩) (લા.) મગ્ન કરવું, મશગૂલ બનાવવું. ગૂંથાવું કર્મણિ., ક્રિ. **ગૂંથાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ગૂંથાગૂંથ** (-થ્ય) સ્ત્રી [જુઓ 'ગૂંથવું,'-દ્વિર્ભાવ.] વારંવાર ગૂંથ્યા કરવું એ [ગૂંચવણ, મૂંઝવણ
**ગૂંથામણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગૂંથવું,' -દ્વિર્ભાવ.] (લા.)
**ગૂંથામણ** ન. [જુઓ 'ગૂંથવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.],-**ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગૂંથવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ. પ્ર.] ગૂંથવાની કળા. (૨) ગૂંથવાનું મહેનતાણું
**ગૂંથાવવું**, ગૂંથાવું જુઓ 'ગૂંથવું'માં.
**ગૂંદ**(૦ર) જુઓ 'ગુંદ,૦ર.'
**ગૂંદડી** પું. એ નામનું એક ઘાસ
**ગૂંદડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] કચડવું. ગૂંદડાવું કર્મણિ., ક્રિ. ગૂંદડાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**ગૂંદડાવવું**, **ગૂંદડાવું** જુઓ 'ગૂંદડવું'માં.
**ગૂંદર** જુઓ 'ગુંદ,૦ર.'
**ગૂંદરડો** જુઓ 'ગુંદરડો.'
**ગૂંદર-પાક** જુઓ 'ગુંદર પાક
**ગૂંદરાટવું** જુઓ 'ગુંદરાટવું.'
**ગૂંદરિયાળ** જુઓ 'ગુંદરિયાળ
**ગૂંદરિયું** જુઓ 'ગુંદરિયું.'
**ગૂંદલું** જુઓ 'ગુલ્લું'-'ગૂંડલું.'
**ગૂંદ-વડી** સ્ત્રી., -**ડું** ન. [જુઓ 'ગૂંદ' + 'વડી,-ડું'] એક જાતની માવાની મીઠાઈ, ગુલાબ-જાંબુ
**ગૂંદવું** સ.ક્રિ. [રવા.] પગથી કચડવું. (૨) (કણકને) મસળવું. (૩) (લા.) માર મારવો. ગૂંદાવું કર્મણિ., ક્રિ. **ગૂંદાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.
**ગૂંદાઈ**[૧] સ્ત્રી. [જુઓ ગૂંદું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] (લા.) ચીકણાઈ, ચીકણાવેડા
**ગૂંદાઈ**[૨] વિ. [જુઓ 'ગૂંદું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ગૂંદામાંથી બનેલું. (૨) ગૂંદાના રંગ જેવા રંગવાળુ
**ગૂંદા-પાક** પું. [જુઓ 'ગૂંદું' + સં] ગૂંદાની મીઠાઈ. (૨) (લા.) માર, સજા
**ગૂંદાવવું**, **ગૂંદાવું** જુઓ 'ગૂંદવું'માં.
**ગૂંદી** સ્ત્રી. [સં. गुन्द्रिका > પ્રા. गुंदिआ] નાનાં કેસરી ફળ થાય છે તેવું ફળના રસમાં ચીકાશવાળું ઝાડ. (૨) (લા.) આંબાની એક જાત
**ગૂંદી-પાક** પું. [+ સં.] જુઓ 'ગૂંદા-પાક.'
**ગૂંદું** ન. [સં. गुन्द्रक- > પ્રા. गुंद्रअ-] અથાણાંમાં ઉપયોગી અંદર ચીકાશવાળું સોપારીના રોઠા જેવડું લીલા રંગનું ફળ. (૨) ગૂંદીનું ફળ [ગૂંદાનું ઝાડ
**ગૂંદો**[૧] પું. [સં. गुन्द्रक- > પ્રા. गुंदअ-] અથાણાંનાં
**ગૂંદો**[૨] પું. [જુઓ 'ગૂંદવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ગૂંદવું એ, સખત માર મારવો એ. [૦ **કાઢવો** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ માર મારવો]
**ગૂંધ** પું., ન. એ નામનું એક ધીમી ચાલનું પક્ષી
**ગૂંધળી** સ્ત્રી. ઉનાળુ જુવારની એક જાત
**ગૂંધળું** વિ. મેલું, મલિન
**ગૂંપવું** સ. ક્રિ. ('લીંપવું' સાથે માત્ર વપરાતું ક્રિયાપદ) **ગૂંપાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ગૂંપાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.
**ગૂંપાવવું**, ગૂંપાવું જુઓ 'ગૂંપવું'માં.
**ગૂંફાડો** પું. આંટી, ગૂંચ
**ગૂંબડ** પું. ('ગડ' સાથે વપરાય છે.) ગૂમડું, ગૂમડ
**ગૂંબડ-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એ નામનો એક વેલો
**ગૂંબડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગૂંબડું.' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી. પ્રત્યય.] નાની ફોલ્લી. (૨) એ નામનું એક ઝાડ. (બેઉ 'ગૂમડી.')
**ગૂંબડું** ન. શરીર ઉપર થતો કઠોર ફોડો, ગૂમડું, ગૂંડ
**ગૃદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] લોલુપતા, લાલચ. (૨) આસક્તિ
**ગૃધ્ય** વિ. [સં.] લાલચ કરવા જેવું. (૨) ન. લાલચ, ગૃદ્ધિ
**ગૃધ્યા** સ્ત્રી. [સં] લોલુપતા, લાલચ, ગૃદ્ધિ, ગૃધ્ય
**ગૃધ્ર** ન. [સં., પું.] ગીધ પક્ષી, ગરજાડું [રાજ. (સંજ્ઞા.)
**ગૃધ્ર-પતિ**, પું. [સં.] રામાયણમાંનો જટાયુ નામનો પક્ષિ-
**ગૃધ્ર-પત્ર** વિ., ન. [સં] ગીધનાં પીછાંવાળું બાણ
**ગૃધ્ર-યંત્ર** (-યન્ત્ર ન. [સં.] માલસામાન ઊંચકવાનું યંત્ર, ઉચ્ચાલન-યંત્ર, ઊંટડો. 'ક્રેઇન'
**ગૃધ્ર-રાજ** પું. [સં.] જુઓ 'ગૃધ્ર-પતિ.'
**ગૃધ્ર-વ્યૂહ** પું. [સં.] ઊડતા ગીધના આકારમાં આવતો સેનાનો એક વ્યૂહ

**ગૃધ્રસી** સ્ત્રી [સં.] એ નામની એક નાડી. (૨) શરીરના નીચલા ભાગમાં થતો એક પ્રકારનો વાતરોગ

**ગૃહ** ન. [સં., પું., ન] ઘર, મકાન, મંદિર, સદન. (૨) વિધાનસભા કે લોકસભાનો વિશાળ ખંડ. (૩) (લા.) એમાંના સભ્યોનું જૂથ.

**ગૃહ-ઉદ્યોગ** પું. [સં., સંધિ વિના] ઘેર બેઠાં થઈ શકે તેવો તે તે ઉદ્યોગ કે હુન્નર

**ગૃહ-કર્મ** ન. [સં.] ઘર-કામ [ઝઘડો

**ગૃહ-કલહ** પું. [સં.] ઘરમાં એક કુટુંબના માણસો વચ્ચેનો

**ગૃહ-કારભાર** પું. [+જુઓ 'કારભાર.'] ઘરનો આંતરિક વહીવટ

**ગૃહ-કાર્ય, ગૃહ-કૃત્ય** ન. [સં.] જુઓ 'ગૃહ-કર્મ.'

**ગૃહ-ક્લેશ** પું. [સં.] જુઓ 'ગૃહ-કલહ.'

**ગૃહ-ખાતું,** ન. [+જુઓ 'ખાતું.'] લોકશાહી તંત્રમાં આંતરિક સુલેહ-શાંતિ માટેનું સરકારી તંત્ર, 'હોમ-ડિપાર્ટમેન્ટ', 'હોમ-મિનિસ્ટ્રી' [ગરોળી, છીપી

**ગૃહ-ગોધા, -ધિકા** સ્ત્રી. [સં.] ગરોળી, ગિલોડી, ઢેઢ-

**ગૃહ-ચ્છિદ્ર, ગૃહ-છિદ્ર** ન. [સં., બીજા શબ્દમાં સંધિનો અભાવ] કુટુંબની છાની વાત

**ગૃહ-જીવન** ન. [સં.] સાંસારિક જીવન, ઘરની રહેણી-કરણી

**ગૃહ-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [સં] ઘરનો કારભાર. (૨) જુઓ 'ગૃહ-ખાતું.'

**ગૃહ-ત્યાગ** પું. [સં.] ઘરનો ત્યાગ. (૨) સંસાર છોડી દેવો એ

**ગૃહ-ત્યાગિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ઘર છોડી વિરક્ત થનારી સ્ત્રી [પણ દેવી. (૨) (લા.) ઘર-ધણિયાણી

**ગૃહ-દેવતા, ગૃહ-દેવી** સ્ત્રી. [સં.] ઘરમાં સ્થાપેલી કોઈ

**ગૃહ-દ્વાર** ન. [સં.] ઘરનું બારણું

**ગૃહ-ધર્મ** પું. [સં.] ગૃહસ્થે પાળવાનો ધર્મ, ગૃહસ્થે અને કુટુંબીજનોએ પાળવાનો નિયમ

**ગૃહ-પતિ** પું. [સં.] ઘરધણી. (૨) છાત્રાલયની દેખરેખ રાખનાર અધિકારી

**ગૃહ-પત્ની** સ્ત્રી. [સં.] ઘર-ધણિયાણી

**ગૃહ-પ્રધાન** પું. [સં.] ગૃહખાતાનો મંત્રી, 'હોમ-મિનિસ્ટર'

**ગૃહ-પ્રવેશ** પું. [સં.] ઘરમાં દાખલ થવાની ક્રિયા. (૨) રજા વિના ઘરમાં પ્રવેશ કરવો એ (ફોજદારી એક ગુનો)

**ગૃહ-બલિ** પું. [સં.] ગૃહદેવતાને અપાતો ભોગ, વૈશ્વદેવ

**ગૃહ-ભંગ** (-ભઙ્ગ) પું. [સં.] (લા.) પત્નીનું મરણ, ઘર-ભંગ

**ગૃહ-મંડન** (-મણ્ડન) ન. [સં.] ઘરની સજાવટ

**ગૃહ-મંડના** (-મણ્ડના) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ગૃહ-પત્ની.'

**ગૃહ-મંત્રી** (-મન્ત્રી) પું. [સં.] જુઓ 'ગૃહ-પ્રધાન.'

**ગૃહ-મેધ** પું. [સં.] દ્વિજ ગૃહસ્થે કરવાનો નિત્યનો હોમ, પંચયજ્ઞ

**ગૃહ-મેધી** પું. [સં.] ગૃહસ્થ

**ગૃહ-યજ્ઞ** પું. [સં.] જુઓ 'ગૃહ-મેધ.'

**ગૃહ-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં] ઘરનો કારભાર, ગૃહ-તંત્ર

**ગૃહ-રાજ્ઞી** સ્ત્રી. [સં.] ઘર-ધણિયાણી

**ગૃહ-રાજ્ય** ન. [સં.] ઘરનો વહીવટ, ઘરનો કારભાર, ગૃહ-તંત્ર

**ગૃહ-રાણી** સ્ત્રી. [+જુઓ 'રાણી.'] જુઓ 'ગૃહ-રાજ્ઞી.'

**ગૃહ-રેખા(-ષા)** સ્ત્રી. [સં.] સ્વીકાર તરીકે રખાયેલી હદ, 'ડેટમ લાઇન' [(લા.) સુશીલ સ્ત્રી

**ગૃહ-લક્ષ્મી** સ્ત્રી. [સં.] ઘરની લક્ષ્મીરૂપ ઘર-ધણિયાણી. (૨)

**ગૃહ-વાટિકા** સ્ત્રી. [સં] ઘરની નજીકની વાડી કે બગીચો

**ગૃહ-વાસ** પુ. [સં.] ઘરમાંનો વસવાટ, ઘર-વાસ

**ગૃહ-વાસ્તુ** ન. [સં.] ઘરમાં વિધિપૂર્વક કરવામાં આવતો નવો વસવાટ [કુટુંબ-નાશ

**ગૃહ-વિચ્છેદ** પું. [સં] કુટુંબીજનોમાં ફાટફૂટ થવી એ. (૨)

**ગૃહ-વિજ્ઞાન** ન., **ગૃહ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ઘર સંબંધી વિવિધ પ્રકારના વિષયોનું શાસ્ત્ર, 'હોમ-સાયન્સ'

**ગૃહ-વ્યવસ્થા** સ્ત્રી. [સં.] ઘરનો વહીવટ,

**ગૃહ-વ્યાધિ** પું., સ્ત્રી. [સં., પું.] એક પ્રકારનો માનસિક રોગ, 'નૉસ્ટેલ્જિયા' [ગૃહ-તંત્ર

**ગૃહ-વ્યાપાર** પું. [સં] ઘરનું હરેક પ્રકારનું કામકાજ,

**ગૃહ-શિક્ષણ** ન. [સં.] ઘરમાં મળતી કેળવણી [કારીગરી

**ગૃહ-શિલ્પ** ન. [સં.] ઘરના ચણતરમાં પ્રયોજાયેલી કલા-

**ગૃહ-શૃંગાર** (-શૃઙ્ગાર) પું. [સં.] ઘરની સૌંદર્ય-સજાવટ

**ગૃહ-શોભા** સ્ત્રી. [સં.] ઘરની આંતરિક સજાવટ

**ગૃહ-સચિવ** પું. [સં.] ગૃહખાતાના મંત્રીના ખાતાનો મુખ્ય સરકારી અધિકારી, 'હોમ-સેક્રેટરી' [ઘર-સંસાર

**ગૃહ-સંસાર** (-સંસાર) પું. [સં] ઘરનો કૌટુંબિક વ્યવહાર,

**ગૃહ-સંસ્કાર** (-સંસ્કાર) પું., બ. વ. [સં] ઘરમાંથી મળતા કે પડતા સારા સંસ્કાર. (૨) એવા સંસ્કારોની છાપ

**ગૃહ-સુશોભન** ન. [સં.] ઘરની શોભાયુક્ત સજાવટ

**ગૃહ-સુંદરી** (-સુન્દરી) સ્ત્રી. [સં.] ઘરને શોભા આપનારી સુશીલ સ્ત્રી

**ગૃહ-સૂત્ર** ન. [સં.] જુઓ 'ગૃહ-તંત્ર(૧).' (૨) ઘર-સંસાર

**ગૃહ-સુખ, ગૃહ-સૌખ્ય** ન. [સં.] ઘરનું આંતરિક સુખ

**ગૃહ-સ્થ** વિ. [સં.] ઘરમાં રહેનારું. (૨) પું. ગુરુને ઘેર અભ્યાસ પૂરો કર્યા પછી ઘેર આવીને લગ્ન કરી જીવનારો પુરુષ (વર્ણાશ્રમ-પદ્ધતિએ), ગૃહસ્થાશ્રમી પુરુષ. (૩) ઘર-સંસાર માંડીને રહેલો પુરુષ. (૪) અયાચક વૃત્તિથી રહેનારો બ્રાહ્મણ, જેમકે નાગર ગૃહસ્થ (યાચક એ નાગર બ્રાહ્મણ). (૫) (લા.) ખાનદાન કે મોભાવાળો માણસ, સજ્જન, 'જેન્ટલ-મૅન'

**ગૃહસ્થ-જીવન** ન. [સં.] ઘર-સંસાર માંડીને ગાળવામાં આવતી જિંદગી

**ગૃહસ્થ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ગૃહસ્થ હોવાપણું, ગૃહસ્થાઈ

**ગૃહસ્થ-ધર્મ** પું. [સં.] ગૃહસ્થાશ્રમ કે ઘર માંડીને રહેલા ગૃહસ્થનાં નિયમ-કર્મ વગેરે ફરજો [ગૃહસ્થ-વેશ

**ગૃહસ્થ-લિંગ** (-લિઙ્ગ) ન. [સં.] ગૃહસ્થ તરીકેનું એંધાણ,

**ગૃહસ્થ-વેશ** પું. [સં.] ગૃહસ્થ તરીકે પહેરવામાં આવતો પોશાક (બ્રહ્મચારી વાનપ્રસ્થ સંન્યાસીના પોશાકથી જુદો પડતો)

**ગૃહસ્થ-સંઘ** (-સઙ્ઘ) પું. [સં.] ગૃહસ્થાશ્રમીઓનો સમૂહ. (૨) ગૃહસ્થ યાત્રાળુઓનો યાત્રા-સંઘ

**ગૃહસ્થાઈ** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ગૃહસ્થ-તા.'

**ગૃહસ્થાણી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આણી' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગૃહસ્થની પત્ની, ઘર-ધણિયાણી, ગૃહિણી

**ગૃહસ્થાવટ** (-ટય) સ્ત્રી. [ સં.+ ગુ. 'આવટ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ગૃહસ્થ-તા.'

**ગૃહસ્થાવાસ** પું. [ સં. + आ-वास] ગૃહસ્થને રહેવાનું સ્થાન. (૨) ગૃહસ્થ તરીકે રહેવું એ, ગૃહસ્થ-જીવન

**ગૃહસ્થાશ્રમ** પું. [ સં. + आ-श्रम] હિંદુ પદ્ધતિના પ્રાચીન ચાર આશ્રમોમાંનો બીજો ઘર માંડી રહેવાનો જીવન-પ્રકાર, ગૃહસ્થ-જીવન, 'મૅરીડ-લાઇફ'

**ગૃહસ્થાશ્રમી** વિ., પું. [સં., પું.] ગૃહસ્થાશ્રમનું જીવન ગાળનાર, ઘરસંસારી પુરુષ

**ગૃહસ્થી** વિ., પું. [સં.+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ગૃહસ્થ.'

**ગૃહ-સ્વામી** વિ., પુ. [સં., પું.] ઘર-ધણી

**ગૃહાગત** વિ. [ સં. + आ-गत] ગૃહસ્થને ઘેર બહારનું આવેલું, મહેમાન, પરોણા તરીકે આવી રહેલું

**ગૃહાગમન** ન. [સં.+आ-गमन] ઘેર પાછા આવી જવું એ. (૨) પિતાને ત્યાંથી લગ્ન બાદ પરિણીત કન્યાનું પતિને ઘેર આવી રહેવું એ

**ગૃહાચાર** પું. [ સં. + आ-चार] ઘરના નિયમ-રીતરિવાજ

**ગૃહાધિપ,-પતિ** પું. [ સં. + अधिप,-पति] ઘરનો સ્વામી. (૨) જન્મલગ્નનો ગ્રહ, જન્મલગ્નમાં આવી રહેનાર ગ્રહ, જન્મરાશિનો ગ્રહ. (જ્યો.) [આવેલો બગીચો

**ગૃહારામ** પું. [ સં. + आ-राम] ઘર પાસેનો ઘરને અડીને

**ગૃહાવાસ** પું. [ + સં. आ-वास] ઘરમાં રહી જીવવામાં આવતું જીવન, ગૃહ-જીવન, ગૃહસ્થપણું [ઘરસંસારી

**ગૃહાવિષ્ટ** વિ. [ સં. + आ-विष्ट] ઘરની અંદર આવીને રહેલું,

**ગૃહાશ્રમ** પું. [ સં. + आ-श्रम] ચારમાંનો એક ઘર-રૂપ આશ્રમ, ગૃહસ્થાશ્રમ

**ગૃહાશ્રમી** વિ., પું. [સં., પું.] ગૃહસ્થાશ્રમી, ઘર-સંસારી

**ગૃહાસક્ત** વિ. [ સં. + आ-सक्त] ઘરસંસારમાં ડૂબ્યું રહેનાર

**ગૃહાસક્તિ** સ્ત્રી. [ સં. + आ-सक्ति] ઘર-સંસારમાં ડૂબ્યાં રહેવું એ

**ગૃહાંગણ** (ગૃહાઙ્ગણ) ન. [ સં. + अङ्गन > अङ्गण ] ઘરનું આંગણું

**ગૃહિણી** સ્ત્રી. [સં.] પત્ની, ઘરવાળી, ધણિયાણી, ભાર્યા

**ગૃહિણી-કર્મ** ન. [સં.] ઘરમાં પત્નીએ કરવાનું કામ (પતિની શુશ્રૂષાથી લઈ ઘરને અંગેની બધી જ ફરજો)

**ગૃહિણી-ત્યાગ** પું. [સં.] પત્નીને ઘરમાંથી કાઢી મૂકવી એ

**ગૃહી** વિ., પું. [સં., પું.] ગૃહસ્થ, ગૃહસ્થાશ્રમી, ઘર-સંસારી

**ગૃહીત** વિ. [સં.] પકડી લેવામાં આવેલું. (૨) સમઝવામાં આવેલું, જાણેલું. (૩) (લા.) અમુક એક રીતે માની લીધેલું-પકડી રાખેલું, 'બાયસ્ડ'

**ગૃહીતાગમા** સ્ત્રી. [ સં. + आ-गम] સ્નાતક થયેલી સ્ત્રી, સ્ત્રી 'ગ્રેજ્યુએટ' (કર્વે યુનિવર્સિટીની જૂની સ્નાતક-ઉપાધિ)

**ગૃહીત-ગર્ભા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] સગર્ભા, ભારેવગી સ્ત્રી. (૨) ગાભણી પશુ-માદા

**ગૃહીત-વાદ** પું. [સં.] પકડી રાખેલો મત-સિદ્ધાંત, 'બાયસ'

**ગૃહીતવાદી** વિ. [સં., પું.] ગૃહીતવાદમાં માનનારું

**ગૃહીત-વ્રત** વિ. [સં.] જેણે વ્રત-નિયમ લીધેલ છે તેવું, વ્રતી

**ગૃહેશ્વરી** સ્ત્રી. [ સં. + ईश्वरी] પત્ની, ધણિયાણી

**ગૃહોચિત** વિ. [ સં. + उचित] ઘરને લાયક

**ગૃહોદ્યોગ** પું. [ સં.+ उद्योग] જુઓ 'ગૃહ-ઉદ્યોગ.'

**ગૃહોપકરણ** ન. [ સં. + उप-करण] ઘરવખરી, રાચરચીલું, ઘરનો સરસામાન [તેવું, ઘરના ખપનું

**ગૃહોપયોગી** વિ. [ સં. + उपयोगी પું.] ઘરમાં કામ લાગે

**ગૃહ્ય** વિ. [સં.] ઘરને લગતું. (૨) ગૃહસ્થના ધર્મોને લગતું (શાસ્ત્ર)

**ગૃહ્ય-સૂત્ર** ન. [સં.] બ્રાહ્મણોની જુદી જુદી શાખાઓના ગૃહસ્થોનાં કર્મને લગતો તે તે પ્રાચીન સૂત્ર ગ્રંથ

**ગે** સ્ત્રી. છાપરાની છતનો પાટડો, લગ

**ગેઇટ** પું. [અં.] શહેર કે રાજ-મહાલય જેવા મોટા મકાનનો દરવાજો. (૨) (લા.) (મૂળમાં દરવાજા ઉપર બેસતી, પછી શહેરના જુદા જુદા ભાગોમાં મુકાયેલી) પોલીસ-ચોકી. (બેઉ માટે' 'ગેટ.') [દ્વારપાલ, ગેટ-કીપર

**ગેઇટ-કીપર** પું. [અં.] દરવાજા ઉપરનો ચોકીદાર, દરવાન,

**ગેઇટ-વે** પું. [અં.] દરવાજામાંથી પસાર થતો માર્ગ

**ગેઇમ** સ્ત્રી. [અં.] રમત

**ગેકો** સ્ત્રી. ગરોળી, ગિલોડી

**ગેગડી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ગેગડું** ન. લખોટીને બદલે રમતમાં વપરાતું એક સૂકું ફળ

**ગેગલું** વિ. [હિં. गेगला] ભોળું. (૨) ઢંગધડા વિનાનું, ફૂવડ જેવું [કચકચવું

**ગેગવું** અ. ક્રિ. ગૂમડાં ત્રણ જખમ વગેરેનું પાકી જઈ

**ગેજ** પું. [અં.] માપ. (૨) માપવાનું સાધન. (૩) સ્ત્રી. માદા, 'રફૂ' [ કે લાકડાનું સાધન

**ગેજ-રેઇલ** ન. [અં.] પાટા વચ્ચેનું અંતર માપવાનું લોઢાનું

**ગેજોડ** (-ડય) સ્ત્રી. હાથીના પૂછડાની ઉપરની બાજુએ રાખવામાં આવતું એક ઘરેણું

**ગૅઝેટ** ન. [અં.] સરકારી આજ્ઞા-પત્રિકા

**ગૅઝેટિયર** ન. [અં.] સરકારી આદેશ-પત્રિકા કે આદેશ-ગ્રંથ. (૨) જેમાં તે તે પ્રદેશની સર્વાંગીણ માહિતી આપવામાં આવી હોય તેવો સરકાર તરફથી પ્રસિદ્ધ થયેલ ગ્રંથ, સર્વસંગ્રહ

**ગૅઝેટેડ** વિ. [અં.] સરકારે આદેશ-પત્રિકામાં જેના વિષયમાં જાહેરાત કરી માન્ય કરેલ હોય તે (અમલદાર)

**ગેટ-અપ** ન. [અં] વસ્તુનો બહારનો ઊપસતો આવતો દેખાવ, ઉઠાવ

**ગેટકું** વિ. ગટકું, બેઠા ઘાટનું, ઠીંગણું

**ગૅટર** જુઓ 'ગાર્ટર.'

**ગેડિયો** પું. એ નામનું એક વૃક્ષ

**ગેડ** (-ડય) સ્ત્રી. ગડ, ગડી, સળ. (૨) બંધન

**ગેડા-ગેડામણી** સ્ત્રી. એ નામની એક રમત

**ગેડલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગેડી[2]' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાની ગેડી, નાની લાકડી [કતીકો

**ગેડિયો** પું. [ જુઓ 'ગેડો[2]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] મોટો

**ગેડી[1]** સ્ત્રી. જુઓ 'ગેડ.'

**ગેડી[2]** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. गेड्डिआ] રમવા માટેની એક છેડે વાળેલી લાકડી. (૨) ગેડીદડાની રમતનો દંડૂકો

**ગેડી-દડો** પું., સ્ત્રી. [જુઓ 'ગેડી'² + 'દડો.'] લાકડી અને દડાની એક રમત [રમતમાં નિષ્ણાત

**ગેડી-બાજ** વિ. [જુઓ 'ગેડી²' + ફા. પ્રત્યય] ગેડી-દડાની

**ગેડેલ** ન. એ નામનું એક કાપડ

**ગેણિયું, ગેણું** (ગે-) ન. ઠીંગણું સાથોસાથ વેગથી ચાલનારું

**ગેદરી** સ્ત્રી. એ નામની એક કાળા રંગની માછલીની જાત

**ગેદલી** સ્ત્રી. તાડિયામાંથી નીકળતી ગોટલી, ગલેલી

**ગેન** (ગેન) ન. સ્ત્રીઓના પગની આંગળીનું એક ઘરેણું

**ગેનાઇડ** સ્ત્રી. [અં.] એ નામની એક જાતની માછલી

**ગેનેટ** ન. [અં.] બતકના જેવું એક દરિયાઈ પક્ષી

**ગેપ** પું. [અં.] બે વસ્તુઓ વચ્ચે પડતો ગાળો, ખચકો

**ગેબ** (ગેબ) ક્રિ. વિ. [અર. ગય્બ્] અદૃશ્ય, ન દેખાતું, અલોપ. (૨) ગુમ

**ગેબર્ડીન** ન. [અં.] એક જાતનું કોટિંગનું કાપડ

**ગેબલ** પું. [અં.] છાપરાનો ત્રિકોણાકાર ભાગ

**ગેબલો** પું. ડંગોરો, ધોકો

**ગેબી** (ગેબી) વિ. [અર. ગય્બી] અદૃશ્ય, ન દેખાતું. (૨) (લા.) ઇંદ્રિયાતીત. (૩) અગમ્ય, ગૂઢ, ન સમઝાય તેવું. [૦ અવાજ (રૂ. પ્ર.) આકાશવાણી. (૨) અંતરનો અવાજ. ૦ ગજબ (રૂ. પ્ર.) આસમાની સુલતાની, રાજ્ય-દૈવક. ૦ ગોળો (રૂ. પ્ર.) ભારે ગપ. ૦ માર (રૂ. પ્ર.) કુદરતી થપાટ]

**ગેબું** વિ. અક્કલ વિનાનું

**ગેબો** પું. લાકડીનો જાડો દંડ, ડાંગ

**ગેમના મૂંઢા** પું., બ.વ. વહાણની બહારની બાજુનો લાકડાનો તે તે ભાગ. (વહાણ.) [અનુકૂળ

**ગેમે** (ગેમે) ક્રિ. વિ. સમૃદ્ધિથી પૂર્ણ. (૨) સર્વ પ્રકારે

**ગેય** વિ. [સં.] ગાઈ શકાય તેવું [ગેય તત્ત્વ

**ગેય-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] ગાઈ શકાવાની પરિસ્થિતિ,

**ગેર¹** (-રય) સ્ત્રી. ઘેરિયાનું ટોળું, ઘેર

**ગેર²** (ગેર-) વિ. [અર. ગય્ર્] ('ખરાબ' વિના' 'નિષિદ્ધ' વગેરે અર્થનો અરબી પૂર્વગ. ગુ.માં અરબી-ફારસી શબ્દો ઉપરાંત સંસ્કૃત અને તદ્ભવ વગેરે શબ્દોને પણ લાગે છે. જુઓ નીચે.)

**ગેર-અમલ** (ગેર-) પું. [+ જુઓ 'અમલ.'] ગેરવાજબી શાસન, કાનૂની સત્તાનો દુરુપયોગ, 'મિસ-ફિઝન્સ'

**ગેર-આબરૂ** (ગેર-) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'આબરૂ.'] બદનામી, અપજશ, અપકીર્તિ [આવડતનો અભાવ

**ગેર-આવડત** (ગેર-આવડત્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'આવડત.']

**ગેર-ઇનસાફ, ગેર-ઇન્સાફ** (ગેર-) પું [+ જુઓ 'ઇનસાફ'-ઇન્સાફ.'] અન્યાય [જાતનો વપરાશ

**ગેર-ઉપયોગ** (ગેર-) પું. [+ સં.] ખરાબ ઉપયોગ, ખોટી

**ગેર-કાનૂની** (ગેર-) વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.], **ગેર-કાયદે** (ગેર-) વિ. [+ જુઓ 'કાયદો + ગુ. ત્રી. વિ., એ.વ. 'એ' પ્ર.], **ગેર-કાયદેસર** (ગેર-) ક્રિ. વિ. [+ જુઓ કાયદેસર.'] કાયદાથી વિરુદ્ધ, કાયદા વિરુદ્ધનું [નો ખ્યાલ

**ગેરત** (ગેરત) સ્ત્રી. [અર.] માન-શરમનું ભાન, માન-આબરૂ-

**ગેર-ફાયદો** (ગેર-) પું. [ + જુઓ' ફાયદો.'] ફાયદાથી ઊલટું- નુકસાન, ગેરલાભ

**ગેર-બંદોબસ્ત** (ગેર-બન્દોબસ્ત) પું. [+ જુઓ 'બંદોબસ્ત.'] બંદોબસ્તથી ઊલટું—અ-વ્યવસ્થા, અરાજક-તા

**ગેર-બંધ** (ગેર-બન્ધ) પું. [+ જુઓ 'બંધ.'] મલ્લોને અખાડામાં સ્નાયુઓને ઘડવા-ટીપવા-મઠારવા માટેનું એક સાધન [પ્ર.] જુઓ 'ગેર-રસ્તે.']

**ગેર-માર્ગે** (ગેર-) ક્રિ. વિ. [+ જુઓ સં. + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ. નો

**ગેર-મુનાસ(-સિ)બ** (ગેર-) વિ. [+ જુઓ 'મુનાસબ.'] ગેરવાજબી, અણઘટતું

**ગેર-રસ્તે** (ગેર-) ક્રિ. વિ.[+ જુઓ 'રસ્તો' + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ.નો પ્ર.], **ગેર-રાહે** (ગેર-) [+ જુઓ 'રાહ' + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ.નો પ્ર. ] ખોટે માર્ગે, ખરાબ રસ્તે, ઊલટે રસ્તે

**ગેર-રીત** (ગેર-) સ્ત્રી. [+ સં.] ખરાબ રીત કે પદ્ધતિ

**ગેર-લાભ** (ગેર-) પું. [+ સં] જુઓ 'ગેર-ફાયદો.'

**ગેર-વર્તણૂક** (ગેર-) સ્ત્રી. [ + જુઓ 'વર્તણૂક.'], **ગેર-વર્તન** (ગેર-) ન. [ + સં.] ખરાબ રીતભાત, ખરાબ આચરણ, અયોગ્ય વર્તન

**ગેર-વલે(-લ્લે)** (ગેર-) ક્રિ. વિ. [+ જુઓ 'વલે.'] ખોવાઈ ગયું હોય તેમ, તરત હાથ ન લાગે એ રીતે

**ગેરવવું** જુઓ 'ગેરવું²'માં.

**ગેર-વહીવટ** (ગેર-) પું. [+ જુઓ 'વહીવટ.'] દુર્વ્યવસ્થા, અંધેર, અરાજક-તા [તેવું, અ-યોગ્ય, અણ-ઘટતું]

**ગેર-વાજબી** વિ. [+ જુઓ 'વાજબી.'] વાજબી ન હોય

**ગેરવાલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગેરુ' દ્વારા.] ગેરુ રાખવાનું વાસણ

**ગેરવું¹** વિ. [જુઓ 'ગેરુ' દ્વારા.] ગેરુના રંગનું

**ગેરવું²** અ.ક્રિ. ઊલટી કરવી. (૨) સ. ક્રિ. તજી દેવું. **ગેરાવું** ભાવે., કર્મણિ., ક્રિ. **ગેરવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ગેરવો** પું. [જુઓ 'ગેરુ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) ઘઉંના પાકમાં આવતો એક રોગ, ગેરુ

**ગેર-વ્યય** (ગેર-) પું. [+ સં.] દુર્વ્યય, અપ-વ્યય, ખરાબ રીતે કરવામાં આવેલો ખર્ચ કે ઉપયોગ

**ગેર-શિરસ્તો** (ગેર-) પું. [+ જુઓ 'શિરસ્તો.'] રીત-રિવાજ ધારા-ધોરણ પરંપરા વગેરેથી ઊલટી રીતે વર્તવું એ, ખોટી રીત-પદ્ધતિ

**ગેર-શિસ્ત** (ગેર-) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'શિસ્ત.'] શિસ્તનો અભાવ, અ-શિસ્ત. (૨) વિ. શિસ્ત વિનાનું

**ગેર-સખુન** (ગેર-) પું. [ + જુઓ 'સખુન.'] ખરાબ શબ્દ, અપ-શબ્દ, અ-ઘટિત વાણી

**ગેર-સમઝ(-જ), ૦ણ** (ગેર-) સ્ત્રી. [ + જુઓ 'સમઝ(-જ), ૦ણ.' ], **ગેર-સમઝૂ(-જૂ)ત,-તી** (ગેર-) સ્ત્રી. [ + જુઓ 'સમઝૂત,-તી.'] ખોટી સમઝ

**ગેર-સલામતી** (ગેર-) સ્ત્રી. [ + જુઓ 'સલામતી.'] સલામતીનો અભાવ [હોય એમ, અનુપસ્થિત

**ગેર-હાજર** (ગેર-) ક્રિ. વિ. [ + જુઓ 'હાજર.'] હાજર ન

**ગેર-હાજરી** (ગેર-) સ્ત્રી. [ + જુઓ 'હાજરી.'] હાજરીનો અભાવ, અનુપ-સ્થિતિ

**ગેર-હિંદી** (ગેર-હિન્દી) વિ. [ + જુઓ 'હિન્દી.'] હિન્દી ન હોય તેવું, હિન્દ બહારનું, અ-ભારતીય

**ગેરંટી**(ગૅરન્ટી) સ્ત્રી. [અં.] બાંહેધરી, બંધણી, જામીનગીરી, હામી

**ગેરંટીડ** (ગૅરન્ટીડ) વિ. [અં.] બાંહેધરીવાળું, હામીવાળું

**ગેરાવું** જુએ 'ગેરવું'માં.

**ગેરાંડી** સ્ત્રી. મેંદીના જેવી એ નામની એક વનસ્પતિ

**ગેરિયત** (ગૅરિયત) જુએ 'ગૅરત.'

**ગે(-ઘે)રિયો** જુએ 'ગેરૈયો'-'ઘેરૈયો.'

**ગેરીલા** પું., બ. વ. [અં.] સેનામાં નિયમથી બંધાઈ ને ન રહેતાં સ્વેચ્છા પ્રમાણે યુદ્ધ કરતો તાલીમી માણસ

**ગેરીલા-યુદ્ધ** ન. [+ સં.] ગેરીલા પ્રકારની અ-વ્યવસ્થિત લડાઈ

**ગેરુ** પું. [સં. गैरिक->પ્રા. गेरुअ-] પહાડ ડુંગર વગેરેની કરાડોમાંથી નીકળતી એક ખાસ પ્રકારની રાતી માટી. (૨) (લા.) જુએ 'ગેરવો.'

**ગે(-ઘે)રૈ(-રિ)યો** જુએ 'ઘેરૈયો.' [ભૂકો, એરો

**ગેરો** પું. [જુએ 'ગરવું' દ્વારા] પાંદડાંનો પડેલો ઝીણો

**ગેલ** (ગૅલ) પું., ન. લાડ કે વહાલથી ભરેલી રમત, ક્રીડન. (૨) લાડભર્યો આનંદ, મોજ. (૩) લટકો, ચાળો

**ગેલન** પું. [અં.] પ્રવાહી પદાર્થો માપવાનું આશરે પાંચેક કિલોનું એક અંગ્રેજી માપ

**ગેલપ** સ્ત્રી. [અં.] ઘોડાની એક ચાલ, કૂદકા-ચાલ

**ગેલ-ફળ** (ગૅલ-) ન. [જુએ 'ગેલ' + 'ફળ.'] મીંઢળ

**ગેલ-બાજી** (ગૅલ-) સ્ત્રી. [જુએ 'ગેલ' + 'બાજી.'] લાડ ભરેલી રમત, ક્રીડન

**ગેલ-મરદાઈ** (ગૅલ-) સ્ત્રી. [જુએ 'ગેલ' + 'મરદાઈ.'] (લા.) બેપરવાઈથી કામ કરવાની પદ્ધતિ કે રીત

**ગેલ(-લે)રી** સ્ત્રી. [અં.] વિશાળ મકાનની આગળ પાછળની લંબાઈવાળી ઓસરી. (૨) પગથિયાંવાળી બેસવાની રચના (થિયેટરોમાં હોય છે તેવી) [રમવું, ખેલવું

**ગેલવું** (ગૅલવું) અ. ક્રિ. [જુએ 'ગેલ,'-ના. ધા.] લાડમાં

**ગેલિયમ** સ્ત્રી. [અં.] એ નામની એક નવી શોધાયેલી ધાતુ. (પ. વિ.)

**ગેલી** સ્ત્રી. [અં.] છાપખાનાંમાં ગોઠવાયેલાં બીબાંઓને ગોઠવવાનું લંબાઈવાળું સાંકડું લાંબું સૂપડા જેવું સાધન. (૨) (લા.) 'ગેલી-પ્રૂફ' [ખનિજ. (પ. વિ.)

**ગેલીના** સ્ત્રી. [અં.] સુરમો બનાવવામાં વપરાતું એક પ્રકારનું

**ગેલી-પ્રૂફ** ન. [અં.] છાપખાનામાં ગેલીમાં ગોઠવેલાં બીબાં ઉપરથી સીધી છાપ લઈ કાઢવામાં આવેલી કાગળ ઉપરની છાપ (જે સુધારવા અપાય છે.) [**૦કાઢવું** (રૂ. પ્ર.) ગેલીની છાપ કાઢવી]

**ગેલું** (ગૅલું) વિ. ભોળું, નિખાલસ

**ગેલ્વેનાઇઝ્ડ** વિ. [અં.] જસતનો ઢોળ ચડાવેલું (પતરું વગેરે)

**ગેલ્વેનોમીટર** ન. [અં.] વિદ્યુતની શક્તિ માપવાનું યંત્ર

**ગેસ** પું. [અં.] કાર્બનમાંથી થતો વાયુ (લાકડા વગેરેમાંથી બહાર દેખાતો કે પેટમાં થતો). (૨) કોલસા વગેરે બાળીને અથવા પેક કરેલી ગંદકીમાંથી કે જમીનના પેટાળમાંથી મેળવાતો ઇંધણનું કામ કરે તેવો કાર્બન-વાયુ

**ગેસ-એંજિન** (-એન્જિન) ન. [અં.] ગેસથી ચાલતું એન્જિન

**ગેસ-પ્લાંટ** (-પ્લાન્ટ) પું. [સં.] ગેસ પેદા કરવા માટે ઊભું કરવામાં આવેલું યંત્રાદિનું માળખું

**ગેસ-ફિલ્ડ** ન. [અં.] જે જમીનની નીચેથી ગેસ નીકળવાની શક્યતા હોય—નીકળતો હોય તેવી જમીન

**ગેસ-ફેક્ટરી** સ્ત્રી. [અં.] લાકડાં કોલસા ગંદકી વગેરેમાંથી ગેસ બનાવવાનું કારખાનું

**ગેસ-બેગ** સ્ત્રી. [અં.] ગેસ ભરવાની રબરની કોથળી

**ગેસ-બુરખો** પું. [+ જુએ 'બુરખો.'], **ગેસ-માસ્ક** પું. [અં.] જ્યાં ઑક્સિજન મળવાની મુશ્કેલી હોય તેવાં ઊંચાં સ્થાનો ઉપર જનારાનો ઑક્સિજન પૂરો પાડનારો બુરખો

**ગેસ-લાઇટ** સ્ત્રી. [અં.] ગેસ-પાઇપમાંથી વહેતા પ્રવાહ દ્વારા બળતો દીવો [જેવો એક કાગળ

**ગેસ-લાઇટપેપર** પું. [અં.] ફોટોગ્રાફીમાં વપરાતો બ્રોમાઇડ

**ગેસાળી, ગેસુડી** સ્ત્રી. ધૂળ, રજ

**ગેસૂ** પું., સ્ત્રી. [ફા.] **ગેસૂડી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] વાળની લટ, ઝુલ્ફું [સ્પિરિટ

**ગેસોલીન** ન. [અં.] પેટ્રોલિયમમાંથી બનાવેલો હલકા વજનનો

**ગેસ્ટ** પું., ન. [અં.] મહેમાન, પરોણો

**ગેસ્ટ-હાઉસ** ન. [અં.] અતિથિ-નિવાસ, મહેમાનોને ઊતરવા-રહેવાનો ઉતારો

**ગેહવાલ** ન. એક જાતનું એ નામનું વાચાળ પક્ષી

**ગેહા** સ્ત્રી. લોખંડની ઠાઠડી (પારસીઓમાં વપરાતી)

**ગેળ** (ગૅળ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ગેંગ** (ગૅંગ્) સ્ત્રી. [અં.] ટોળું, ટોળી, ટુકડી

**ગેંગટ** (ગૅંગટ) ન. [રવા.] સુસ્તી, બેચેની. (૨) મોજ, આનંદ

**ગેંગટિયાં** (ગૅંગટિયાં) ન., બ.વ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] મન-ગમતું પૂરેપૂરું મળ્યું હોય એવી સ્થિતિ

**ગેંગડું** (ગૅંગડું) ન. કાકચું, કાકચિયો

**ગેંગર** (ગૅંગ્‌ર) પું. [અં.] મુકાદમ, નાયક

**ગેંગાટ** (ગૅંગાટ) પું. [રવા.] ઘોંઘાટ, ગરબડાટ. (૨) ગભરાટ. (૩) ભારે શોક

**ગેંગા-વેડા** (ગૅંગા-) પું., બ. વ. [જુએ 'ગેંગું + 'વેડા.'] ગેંગેંફેંફેં કરવાની આદત, રોતલપણું

**ગેંગું** (ગૅંગું) વિ. [રવા.] રોતલ, સહજમાં રડી પડે તેવું

**ગેંગેં-ફેંફેં** (ગૅંગૅં-ફૅંફૅં) ન. [રવા.] મેળ વગરનું બોલવું એ, સાચા જવાબ ન આપી શકવાની સ્થિતિ

**ગેંગો** (ગૅંગો) પું. વિષ્ઠાની ગોળી બનાવી લઈ જનાર જીવડું

**ગેંઘટ** (ગૅંઘટ) વિ. [રવા.] મસ્ત, ચકચૂર [મલમલ

**ગેંજેટિકા** (ગૅન્જેટિકા) સ્ત્રી. એ નામનું એક મુલાયમ કાપડ,

**ગેંઠ** (ગૅંઠ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક માછલી

**ગેંડ** (ગૅંડ) પું. એ નામનો એક છોડ

**ગેંડ(-ડુ)ક** (ગૅંડ(-ડુ)ક) પું. [સં. कन्दु>પ્રા. गेंदु + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] દડો. (૨) ગલગોટો

**ગેંડ-મેંડલી** (ગૅંડ-મૅંડલી), **ગેંડલી** (ગૅંડલી) સ્ત્રી. [જુએ 'ગેંડક.'] ગૂંચળું

**ગેંડવ** (ગૅંડવ) પું. ગોફણ

**ગેંડી-મેંડી** (ગૅંડી-મૅંડી) જુએ 'ગેંડ-મેંડલી.'

**ગેંડુ** (ગૅંડુ) પું. એ નામનો એક છોડ

ગેંડુક (ગેંડુક) જુઓ 'ગેંડક.'
ગેંડો (ગેંડો) પું. [સં. गण्डक- > પ્રા. गंडअ-] જાડી ચામડીનું બેઠા ઘાટનું કાળા રંગનું એક જંગલી હૃષ્ટપુષ્ટ જાનવર (પાણી-વાળાં જંગલોમાં થતું) [ફળોનો દડો
ગેંદ (ગેંદ) પું [ સં. कन्दु > પ્રા. गेंदु, હિં. ] દડો. (૨)
ગેંદલ (ગેંદલ) વિ. મોટું અને સમૃદ્ધ
ગેંદાલ (ગેંદાલ) વિ. જાડું ભારે બાંધાનું. (ચ.)
ગૈરિક પું. [સં.] જુઓ 'ગેરુ.'
ગૈરેય ન. [સં.] શિલાજિત
ગો- સ્ત્રી. [સં., પું., સ્ત્રી.] ગાય (ગુ. માં આ શબ્દ એકલો વપરાતો નથી, મોટે ભાગે તત્સમ શબ્દોમાં પહેલા પદ તરીકે જ જોવા મળે છે. જુઓ નીચે અનેક સં. તત્સમ શબ્દ.) [ગોઈઠા
ગોઇઠા પું., બ. વ. સૂકાં છાણાં (ખાસ કરી ગાયનાં અડાયાં),
ગોઇતર ન. ગાયનું મૂત્ર, ગોમૂત્ર
ગોઈ સ્ત્રી. એક વખતે આંગળીથી પીંજી શકાય તેટલું રૂ
ગોઈ(-ઇ)ઠા પું., બ.વ. સૂકાં છાણાં (ખાસ કરી ગાયનાં અડાયાં)
ગોકરો પું. એ નામનો એક ફૂલ-છોડ
ગો-કર્ણ પું. [ સં. ] ગાયનો કાન. (૨) ન. દક્ષિણનું એક શિવતીર્થ (મલબારમાં). (સંજ્ઞા.)
ગોકર્ણાકાર પું., ગોકર્ણાકૃતિ સ્ત્રી. [ + સં. आ-कार, आ-कृति] સામસામી પોલી હથેળી રાખી ભીડેલાં આંગળાંથી થતો ગાયના કાન જેવો આકાર. (૨) ગાયના કાનના આકારનું
ગોકર્ણાસન ન. [ + સં. आसन ] યોગનાં ૮૪ આસનોમાંનું એક આસન. (યોગ.)
ગોકર્ણાસ્થિ ન. [+ સં. अस्थि] પોંચા તેમજ પગમાં આવેલું ગાયના કાનના આકારનું હાડકું, 'સ્કેફૉઇડ બોન'
ગોકર્ણી સ્ત્રી. [સં.] એ નામની એક વનસ્પતિ
ગો-કશી સ્ત્રી. [સં. + ફા. કશીદન્ ] ગો-વધ, ગો-હત્યા
ગોકળ-આઠમ (-મ્ય) સ્ત્રી. [સં. गोकुल + જુઓ 'આઠમ.'] પૌરાણિક રીતે ગોકુળ(મથુરા નજીક યમુનાને સામે કાંઠે)માં નંદરાયને ત્યાં વસુદેવ બાલ શ્રીકૃષ્ણને મૂકી જતાં વળતી સવારે પુત્ર જન્મવાનો આનંદ વરતાયો એ બતાવવા ઊજવાતો પૂર્વનો જન્માષ્ટમીનો દિવસ-શ્રાવણ વદિ આઠમ, ગોકુલા-ષ્ટમી. (સંજ્ઞા.)
ગોકળગાય સ્ત્રી. [સં. गोकुल+જુઓ 'ગાય'] (લા.) ચોમાસામાં થતું લાલ મખમલ જેવું સુંવાળું શિંગડીવાળું નાનું જંતુ. (૨) કોચલાવાળું ભીનાશવાળી અને ગંદી જમીનમાં થતું નાનું જંતુ (એને પણ શિંગડી હોય છે ને મોઢું ગાય જેવું હોય છે.)
ગોકળ-ગાંડું વિ. [+ જુઓ 'ગાંડું.'] શ્રીકૃષ્ણ પાછળ ઘેલાં લાગતાં ગાંડાં જેવી બનેલી ગોપીઓના જેવું, હેત-પ્રેમમાં ભાન વગરનું
ગોકળિયું ન. [સં. गोकुल + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] મથુરા પ્રદેશમાં મથુરાથી નીચલે પ્રવાહે યમુનાને સામે કાંઠે આવેલું શ્રીકૃષ્ણની વિહારભૂમિનું 'ગોકુલ' ગામ (જ્યાંના નંદરાય અહીરને ત્યાં એમનો જન્મ મનાયો હતો.). (પદ્યમાં.)
ગોકળી પું. [સં. गोकुलिक > પ્રા. गोकुलिअ-] ગાયનો ગોવાળ. (૨) રબારી. (૩) ભરવાડ

ગોકીરો પું. [રવા] હો-હોકારો, શોર-બકોર
ગો-કુલ(-ળ) ન. [સં.] ગાયોનું ધણ. (૨) જુઓ 'ગોકળિયું.'
ગોકુલ-ચંદ (-ચન્દ્ર), ૦મા પું., [સં., °मस् > °माः] ગોકુળના ચંદ્રરૂપ શ્રીકૃષ્ણ. (સંજ્ઞા.)
ગોકુલચંદ્રમાજી (-ચન્દ્રમાજી) પું., બ.વ. [સં. + 'જી' માનાર્થે] પુષ્ટિમાર્ગીય આચાર્યોની સાત ગાદીઓમાંની પાંચમી ગાદીનું એ નામનું સેવ્ય શ્રીકૃષ્ણસ્વરૂપ (રાસનું). (સંજ્ઞા.)
ગોકુલ-નાથ, ૦જી પું., બ. વ, [સં.] ગોકુળના સ્વામી શ્રીકૃષ્ણ. (૨) પુષ્ટિમાર્ગીય આચાર્યોની સાત ગાદીઓમાંની ચોથી ગાદીનું એ નામનું શ્રીકૃષ્ણસ્વરૂપ. (સંજ્ઞા.) (૩) શ્રી-વલ્લભાચાર્યજીના પુત્ર શ્રીવિઠ્ઠલનાથ ગુસાંઈજીના ચોથા પુત્ર જેમનો પેટા સંપ્રદાય 'જે જે ગોકલેશ'વાળા તરીકે જાણીતો છે.) (સંજ્ઞા.)
ગોકુલ-લીલા સ્ત્રી. [સં.] ગોકુળ ગામ અને પ્રદેશમાં શ્રી-કૃષ્ણની પુરાણોમાં ગવાયેલી ક્રીડા
ગોકુલ-સ્થ વિ. [સં.] શ્રીવલ્લભાચાર્યજીની જ્ઞાતિના આંધ્ર તૈલંગ વેલ્લનાડુ બ્રાહ્મણોમાંનો ગોકુળમાં જઈ રહેલો ફિરકો (પુષ્ટિમાર્ગના ગોસ્વામીઓ ગોકુલસ્થ ભટ્ટોના પુત્રોને કન્યા પરણાવે છે, એમની પુત્રીઓને પુત્રો માટે સ્વીકારે છે.)
ગોકુલાધીશ, -શ્વર પું. [ + સં. अधीश,-ईश्वर] ગોકુલના સ્વામી શ્રીકૃષ્ણ, ગોકુલેશ્વર, (સંજ્ઞા.)
ગોકુલાષ્ટમી સ્ત્રી. [ + સં. अष्टमी.] જુઓ 'ગોકળ-આઠમ.'
ગોકુલિયું ન. [સં. गोकुल + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] જુઓ 'ગો-કળિયું.' (પદ્યમાં.)
ગોકુલિ(-ળિ)યો પું. [સં. गोकुल + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] (લા.) કામ અથવા વિરહને લીધે થતું ગોપીઓના જેવું દુઃખ
ગોકુલેશ, -શ્વર પું. [ + સં. ईश,-ईश्वर] જુઓ 'ગોકુલાધીશ.'
ગોકુળ જુઓ 'ગોકુલ.'
ગોકુળિયો જુઓ 'ગોકુલિયો.'
ગોખ (ગૉખ) પું. [સં. गवाक्ष > પ્રા. गउक्ख] (ગાયની આંખના ઘાટનો થતો એ ઉપરથી) દીવાલમાં ખૂબ નાનું તાકું, ગોખલો. (૨) છજું, કઠેરો, ઝરૂખો, રમણો, રવેશ
ગોખાણ ન. [જુઓ 'ગોખવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] ગોખવું એ, વારંવાર ઉચ્ચારી યાદ રાખવું એ
ગોખણ-પટ્ટી સ્ત્રી. [ + જુઓ 'પટ્ટી.'] (લા.) ગોખી ગોખીને મોઢે કરવું એ
ગોખણિયું વિ. [જુઓ 'ગોખણ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ગોખ્યા કરવાની ટેવવાળું. (૨) ગોખી ગોખી યાદ રાખેલું
ગો-ખર પું. [સં.] ગાયો સાથે ઊછરેલો ગધેડો. (૨) ગાયોમાં ઊછરેલો ગોધો કે સાંઢ [વધી પડેલાં રોડાં
ગોખરવા પું., બ.વ. ઈંટવાડામાંનાં ઈંટોનાં બહુ પાકી ગયે
ગોખરુ પું. [સં. गो-क्षुरक- > પ્રા. गोक्खुरअ-] એક જાતનો કાંટાવાળાં નાનાં પૌષ્ટિક ફળોનો છોડ, ઊભો ગોખરુ. (૨) જમીન ઉપર ખેતરો વગેરેમાં છાબની માફક પથરાતું વધુ નાનાં પૌષ્ટિક ફળોનું થુમડું, બેઠો ગોખરુ. (૩) (લા.) ઢાલ ઉપરનો લોખંડનો ખીલો. (૪) હાથીના પગે બાંધવાનું કાંટાવાળું સાધન. [૦ વેરવા (રૂ.પ્ર.) વિઘ્ન કરવું]
ગોખરુ-શય્યા સ્ત્રી. [+ સં.] કાંટાવાળી પથારી

**ગોખલિયું** (ગો-) ન. [જુઓ 'ગોખલો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] (લા.) મધપૂડાનું દરેક ખાનું [નાનો ગોખલો
**ગોખલી** (ગો-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોખલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]
**ગોખલો** (ગો-) પું. [જુઓ 'ગોખ' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનો ગોખ, તદ્દન નાનું તાકું. (૨) (લા.) દાંત વિનાનું મોઢું
**ગોખવું** સ.ક્રિ. [સં. घुष् > घोष् દ્વારા.] યાદ કરવા માટે વારંવાર બોલવું. [ગોખી કાઢવું, ગોખી નાખવું, ગોખી પાડવું, ગોખી મારવું (રૂ. પ્ર.) અર્થ સમજાય કે ન સમજાય એ સ્થિતિમાં પણ મુખપાઠ કરી લેવું. ગોખી રાખવું (રૂ.પ્ર.) અગાઉથી યાદ કરી રાખવું (મુખપાઠ થાય એ રીતે)] ગોખાવું કર્મણિ., ક્રિ. ગોખાડવું, ગોખાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.
**ગોખાટવું**[1] વિ. [જુઓ 'ગોખવું' દ્વારા.] ગોખવાની ટેવવાળું
**ગોખાટવું**[2] સ.ક્રિ. [જુઓ 'ગોખવું' દ્વારા.] ગોખ ગોખ કર્યાં કરવું, યાદ રહે એ રીતે વારંવાર પાઠ વગેરેનું આવર્તન કર્યાં કરવું
**ગોખાડવું, ગોખાવવું, ગોખાવું** જુઓ 'ગોખવું'માં.
**ગો-ખુરો** પું. [સં. गोक्षुरक- > પ્રા. गोक्खुरअ-] (લા.) જેની ફેણ ગાયની ખરી જેવી દેખાય તેવી જાતનો સર્પ
**ગોખો** (ગોખો) પું. [સં. गवाक्षक- > પ્રા. गउक्खअ-] દીવાલમાં આરપાર હોય તેવો ગોખલાના આકારનો ખાંચો કે બાકોરું. (૨) (લા.) પક્ષીનો માળો
**ગોગડ** (-ડચ) સ્ત્રી. [રવા.] (લા.) મગફળીનો ઝીણો કચરો
**ગોગડિયું** વિ. [જુઓ 'ગોગડું + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] સમજાય નહિ તેવું અસ્પષ્ટ ઉચ્ચાર કરનારું, ગોગડું
**ગોગડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોગડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] મગફળીની નાની શિંગ
**ગોગડું** વિ. [રવા.] જુઓ 'ગોગડિયું.'
**ગોગડો** પું. [રવા.] ધાણી શેકતાં ફૂટયા વગરનો રહી જતો દાણો, ઓગણો. (૨) દાળ વગેરેનો કરડુ દાણો. (૩) કપાસનું પાકયા પહેલાં સુકાઈ ગયેલું જીંડવું
**ગોગ-બાવજી** પું. [દે. પ્રા. સંજ્ઞા गोग्ग + 'બાપજી' > 'બાવજી.'] (લા.) ધંતર-મંતરનો જાણકાર માણસ, ભૂવો
**ગોગય** પું. એક પ્રકારનો ઘોડો
**ગોગલ્સ** ન., બ.વ. [અં.] તાપ સામે પહેરવાનાં રંગીન કાચનાં ચશ્માં. (૨) ઘોડાની અંધારી
**ગોગળો** પું. [રવા.] ઘેરો અવાજ. (૨) હડપચી નીચેનો ગળા તરફ લચી પડતો ભાગ. (૩) ઊંટ મસ્તીમાં આવે ત્યારે મોઢામાંથી બહાર કાઢવામાં આવતો જીભની પાછળનો તાળવાનો ભાગ [વાળો પથ્થર
**ગોગિયો** પું. [જુઓ 'ગોગી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગોગી-
**ગોગી** સ્ત્રી. [રવા.] પથ્થરમાંનો પ્રત્યેક નાનો ખાંચો કે ખાડો
**ગોગુ** સ્ત્રી. એ નામની એક ભાજી
**ગોગું** વિ. [રવા.] આવડત વગરનું. (૨) માલ વગરનું, બોધું, વેતા વિનાનું
**ગોગો** પું. [દે. પ્રા. गोग्गअ-] (લા.) સર્પ, ઘોઘો
**ગો-ગ્રહ** પું., -હણ ન. [સં.] ગાયોને પકડી લઈ જવાની ક્રિયા, ગાયોના ધણનું હરણ કે ચોરી
**ગો-ગ્રાસ** પું. [સં.] જમતાં પહેલાં ગાયને માટે જુદું કાઢેલું થોડું ખાદ્ય, ગાયને ખાવા આપવાનો અન્નભાગ
**ગોઘર** પું. [સં. गो-ग्रह > પ્રા. गो-घर] (લા.) મોટો અને વકરેલો બિલાડો. [૦ જેવું (રૂ. પ્ર) જાડું અને માતેલું]
**ગોઘરી** પું. ભરૂચ ને વડોદરા વચ્ચે થતો એ નામનો એક કપાસ
**ગોઘલો** પું. લાકડાના ત્રિકોણાકાર ટુકડામાં એક છેડે વીંધ પાડી એમાં દોરી પરોવીને બનાવેલું સાધન
**ગો-ઘાત** પું. [સં.] ગો-હત્યા
**ગો-ઘાતક** વિ. [સં.], **ગો-ઘાતી** વિ. [સં., પું.] ગો-હત્યારું
**ગો-ઘૃત** ન. [સં.] ગાયના દૂધનાં દહીં-છાસમાંથી તારવેલા માખણનું ઘી [મહેમાન (વૈદિક શબ્દ)
**ગો-ઘ્ન** વિ. [સં.] જુઓ 'ગો-ઘાતક.' (૨) પું. અતિથિ,
**ગો-ચણી** સ્ત્રી. [સં. गोधूमનો 'ગો' + 'ચણી.'] ઘઉં ચણાનું મિશ્રણ. (૨) ઘઉં અને ચણા ભેળા વાવવામાં આવેલા હોય તેવું ખેતર
**ગો-ચર** વિ. [સં.] ઇંદ્રિયો જેનો અનુભવ કરી શકે તેવું. (૨) પ્રત્યક્ષ જોઈ શકાય તેવું. (૩) ગાયો અને પશુઓ જયાં ચરી શકે તેવું (ન ખેડાતું બીડ કે જમીનનું તળ). (૪) જન્મરાશિમાં પોતે પોતાને સ્થાને સૂર્ય વગેરે ગ્રહો જેમાં જઈ રહ્યા છે તેવું (ગ્રહ વગેરે). (જ્યો.) (૫) ન. ચરિયાણ જમીન
**ગોચર-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] ઇંદ્રિયોથી અનુભવી શકાવાની સ્થિતિ. (૨) પ્રત્યક્ષતા
**ગોચર-ભૂમિ** સ્ત્રી. [સં.] ગાયો તેમજ ઢોરની ચરિયાણ જમીન
**ગોચરાઈ** સ્ત્રી. [સં. + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ગાયોને ચરાવવા લઈ જવાનું મહેનતાણું [માધુકરી, ભિક્ષા
**ગોચરી** સ્ત્રી. [સં.] ગ્રહોની એક પ્રકારની ગતિ. (૨) (લા.)
**ગો-ચર્મ** ન. [સં.] ગાયનું ચામડું. (૨) (લા.) સોળ ચોરસ હાથનું એક જૂનું માપ
**ગોચલું** ન. માણસો કે પશુઓનું વર્તુલાકારે એકઠું થવું એ, ધંધોલિયું. (૨) વમળ, કૂંડાળું. [-લાં ગણવાં (રૂ. પ્ર.) મનમાં ને મનમાં અમુક વિષયની ઘડમથલ કર્યાં કરવી. (૨) આનાકાની કરવી, નિશ્ચય ઉપર ન આવતાં ખુલાસો ન કરવો]
**ગોચવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ઘોંચવું. ગોચાવું કર્મણિ., ક્રિ. ગોચાવવું પ્રે., સ. ક્રિ. [ગોરોચન
**ગો-ચંદન** (-ચન્દન) ન. [સં.] એક જાતનું સુગંધી લાકડું. (૨)
**ગો-ચારક** વિ., પું. [સં.] ગાયોનો ગોવાળ
**ગોચાવવું, ગોચાવું** જુઓ 'ગોચવું'માં.
**ગોચી** સ્ત્રી. એ નામની એક માછલી
**ગો-ચીડ** સ્ત્રી. [સં. + સં. कीटा > પ્રા. कीडी] ગોશાળામાં થતી એક જાતની બારીક જીવાત
**ગોચું** ન. ચૂનાના પથ્થરવાળી જમીન
**ગો-જઈ** (ગો-જૈ) પું. [સં. गोधूमમાંથી 'ગો' + સં. यव > પ્રા. जअ-] ઘઉં અને જવ ભેળા વાવ્યા હોય તેવો પાક
**ગોજકર** પું. કાનખજૂરો
**ગો-જન** ન. [સં. गो દ્વારા] હરણની જાતનું એક પશુ
**ગોજર** જુઓ 'ગોજકર.'

**ગો-જાત** ન. [સં.] ગાયની ઓલાદ
**ગો-જાતિ** સ્ત્રી. [સં.] ગાયનો વર્ગ
**ગોજાતિ-સુધાર** પું., -રણા સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'સુધાર' અને 'સુધારણા.'] ગાયની જાતિ કે ઓલાદની સુધારણા
**ગોજાદરો** પું. ધર્માદાનું ગોચર
**ગોજા(-ઝા)ર** પું. [સં. गुह्यागार > પ્રા. गुज्झार] ઘરની અંદરનો ઓરડો. (૨) ગજાર
**ગોજારિયો** પું. ગિલ્લીદાંડાની રમતમાં ગબીમાં ગિલ્લીને રાખી એની અણી ઉપર દાંડિયો મારીને લેવામાં આવતો દાવ
**ગોજી** ન. એ નામનું એક ?
**ગોજીહ** પું. એક જાતનો ફોડનો રોગ
**ગોજું** વિ. ગંદું, મેલું. (૨) ચૂંથાયેલું
**ગોઝાર** જુઓ 'ગોજાર.'
**ગોઝારણ(-ણ્ય)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોઝારું' + ગુ. અણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગોઝારી સ્ત્રી, હત્યારી સ્ત્રી
**ગોઝારું** વિ. [સં. ગોનો ગુ. વિકાસ] (લા.) કોઈ પણ પ્રાણી પશુ પક્ષી માનવ વગેરેની હત્યા કરનારું, હત્યારું, ઘાતકી, ખૂની. (૨) જ્યાં હત્યા થઈ છે તેવું (સ્થાન)
**ગોટ** પું. દડાનો આકાર (એકલો ન વપરાતાં 'ગોટે-ગોટ' વપરાય છે.)
**ગોટ(-ટી)કડું(-ળું)** વિ. [જુઓ 'ગોટકું' + ગુ. 'ડું'–'ળું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] બટકા ઘાટનું, ઠીંગણું, બઠકું
**ગોટકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોટકું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કૂંઢાં શિંગડાંવાળી ભેંસ
**ગોટકું** વિ. [જુઓ 'ગોટ' + ગુ. 'કું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ગોળ-મરોળ ઘાટનું ઠીંગણું
**ગોટકો** પું. જુઓ 'ગુટકો,' (૨) કાથાચૂનાવાળું મસાલેદાર પાન. (૩) રમતમાં વપરાતો ઠીકરાનો ટુકડો. [-કા ગણવા (રૂ. પ્ર.) પંચાતમાં પડવું]
**ગોટ-પીટ** ક્રિ. વિ. [રવા.] અંગ્રેજી બોલવા જેવો અભિનય કરવામાં આવે એમ
**ગોટ-પો(-મો)ટ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ગોટ,' -દ્વિર્ભાવ.] મોઢે માથે ઓઢી ટૂંટિયાં વાળીને સૂતેલું હોય એ પ્રમાણે
**ગોટ(-ટી)મડું(-ળું)** જુઓ 'ગોઠીમડું.[2]'
**ગોટ-મોટ** જુઓ 'ગોટ-પોટ.'
**ગોટલ** ન. ઝીંક જરીવાળા કમખા કે ચોળી ઉપર મૂકવાની પટ્ટીનું કાપડ
**ગોટલા** સ્ત્રી. એ નામની એક દેશી રમત, દમગોટીલો
**ગોટ(-ઠ)લી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોટ(-ઠ)લો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ગોઠલો
**ગોટ(-ઠ)લું** ન. ફળની અંદરનો બી-રૂપ કઠણ ભાગ
**ગોટ(-ઠ)લો** પું. જુઓ 'ગોઠલું,'-ખાસ કરીને કેરીનો ગોઠલો. (૨) (લા.) પગ વગેરેના સ્નાયુનો ગોળાકાર સોજો. [-લા કાઢી ના(-નાં)ખવા (રૂ. પ્ર.) હેરાન પરેશાન કરવું -લા બાઝવા (રૂ. પ્ર.) હાથપગમાં સોજો આવી કળતર થવી]
**ગોટવવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ગોટો,'-ના. ધા.] ગોટે ચડાવવું, મૂંઝવણમાં મૂકી દેવું. ગોટવાવું કર્મણિ., ક્રિ. ગોટવાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**ગોટવાવવું, ગોટવાવું** જુઓ 'ગોટવવું'માં.
**ગોટા-કરણ** ન. એ નામની એક વનસ્પતિ
**ગોટા-કોર** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોટો' + 'કોર.'] ગોટાની ભાતની કપડા કે કાપડની કિનાર
**ગોટાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ગોટો,'-ના. ધા.] ગૂંચવાવું, ગોટે ચડવું. (આ ધાતુ બહુ વ્યાપક નથી; 'ગોટવાવું' રૂઢ છે.)
**ગોટાળો** પું. [જુઓ 'ગોટો' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] (લા.) ગૂંચવણ. (૨) ગરબડ, અ-વ્યવસ્થા. [૦ કરવો, ૦ વાળવો (રૂ. પ્ર.) ઊથલપાથલ કરી નાખવી. ૦ વળવો (રૂ. પ્ર.) ઊથલપાથલ થવી. (૨) નુકસાન થવું]
**ગોટાળો-પિ(-પી)ડાળો** પું. [+ જુઓ 'પિંડ'–'પીંડ' + ગુ. 'આળો' ત. પ્ર.] ખાસ કરી હિસાબમાં ગરબડ કરવી એ
**ગોટાળિયું** વિ. [જુઓ 'ગોટાળો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગોટાળો કરનારું. (૨) ગોટાળાવાળું
**ગોટિયું** ન. [જુઓ 'ગોટો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] પાઘડીની અંદર નાખવાનો–ઘાલવાનો ટુકડો, બોતાનું. (૨) ધુમાડાવાળું ખેરણું
**ગોટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોટો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ગોટો, દડી. (૨) તમાકુનો પડો, તમાકુની આંટી. (૩) છાણમાં કોલસી વગેરે નાખી બનાવવામાં આવતો ગોળાનો અર્ધ આકાર. (૪) કસબ બન્યા પછી રહેતી ધાતુની ગોળી. (૫) ગળા વગેરેમાંની નાની ગાંઠ
**ગોટીકડું(-ળું)** જુઓ 'ગોટકડું.'
**ગોટીડો(-લો)** પું. [જુઓ 'ગોટો' + ગુ. 'ઈડું'-'ઈલું' ત. પ્ર.] કપડાનો બનાવેલો ગોટો, કપડાનો દડો
**ગોટી(-ઠી)મડું(-ળું)** જુઓ 'ગોઠીમડું.[2]'
**ગોટીલા** સ્ત્રી. એ નામની એક રમત
**ગોટીલું** ન. [જુઓ 'ગોટો' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] ગોટાના આકારનું મલૂડિયું
**ગોટીલો** જુઓ 'ગોટીડો.'
**ગોટું** ન. એ નામનું એક ધાન્ય
**ગોટે-ગોટ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ગોટો,' -દ્વિર્ભાવ.] ઉપરાઉપરી ધુમાડાના ગોટા ઊઠતા હોય એમ
**ગોટે-ગોટા** પું., બ. વ. [જુઓ 'ગોટો,' – દ્વિર્ભાવ] ધુમાડાનાં નીકળતાં અનેક ગૂંછળાં
**ગોટો** પું. [ગોળ આકારને કારણે; જુઓ 'ગોટ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કપડાંનો દડો કે ગોળવો, કપડાંનો વીંટો. (૨) ફૂલની ખીલવાને માટે પૂર્ણ ભરાયેલી કળી. (૩) ફૂલનો તોરો, ગજરો. (૪) નાળિયેરમાંનો ગરવાળો અંધ ભાગ. (૫) (લા.) ગૂંચવાડો, ગોટાળો, છબરડો. [૦ ઘાલવો (રૂ. પ્ર.) ગોટાળો કરવો. (૨) કુસંપ કરાવવો. ૦ ચડ(-ઢ)વો (રૂ. પ્ર.) પેટમાં વાયુનો ગોળો થવો. ૦ વળવો (રૂ. પ્ર.) ચૂંથાઈ જવું. ૦ વાળવો (રૂ. પ્ર.) ચૂંથી નાખવું]
**ગોટો-પિં(-પીં)ડો** પું. [જુઓ 'ગોટો' + પિં(-પીં)ડો.'],
**ગોટો-પોટો** પું. [જુઓ 'ગોટો'– દ્વિર્ભાવ.] જેમતેમ વીંટી લેવામાં આવેલો આકાર
**ગોઠ[1] (-ઠ્ય)** સ્ત્રી. [સં. गोष्ठि > પ્રા. गोट्ठि] વાતચીત, ગોષ્ઠિ. (૨) (લા.) ઉજાણી, 'પિકનિક.' (૩) હોળીના તહેવારોમાં રંગ છાંટનારને અપાતી ભેટ. (૪) લગ્નાદિ પ્રસંગે સ્નેહીઓ તરફથી અપાતું જમણ

**ગોઠ**[2] (-ઠ્ય) સ્ત્રી- સાડી-સાડલા વગેરેની કિનારીએ મૂકવામાં આવતી કોર કે કિનાર

**ગોઠ**[3] ન. [સં. ગોષ્ઠ > પ્રા. ગોટ્ઠ] ગોઠડું, નાનું ગામડું (ગુ.માં અત્યારે પ્રચલિત નથી. ગાયોવાળા 'નેસડા–નો વાચક ગોષ્ઠ શબ્દ હતો; એ નેસડાઓ'નો સમૂહ 'ગોઠ' કે 'ગોઠડું.')

**ગોઠઈ** (ગૌઠૈ) ન. [જુઓ 'ગોઠ[3]' દ્વારા.] ગામતરું

**ગોઠડલી** સ્ત્રી [જુઓ 'ગોઠડી' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. જુઓ 'ગોઠલડી.'] ગોઠડી, ગોઠલડી, વાતચીત. (પદ્યમાં.)

**ગોઠડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોઠ[1]' + ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] મીઠી વાતચીત, પ્રેમાલાપ

**ગોઠડું** ન. [જુઓ 'ગોઠ[3]' + ગ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનું ગામડું. (મોટે ભાગે 'ગામડું' સાથે જોડિયો પ્રયોગ.)

**ગોઠણ**[1] પું. ઢીંચણ, ઘૂંટણ

**ગોઠણ**[2] (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોઠી' + ગુ. 'અણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] સખી, સાહેલી, ગોઠિયણ, બહેનપણી

**ગોઠણ-પૂર** વિ. [જુઓ 'ગોઠણ[1]' + 'પૂરવું.'] ગોઠણ સુધી આવે તેટલું (પાણી)

**ગોઠણ-બૂડ** વિ. [જુઓ 'ગોઠણ[1]' + 'બૂડવું.'] ગોઠણ બૂડી જાય તેટલું, ગોઠણપૂર (પાણી)

**ગોઠણ-ભ(-ભે)ર** (-રય) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ગોઠણ[1]' + 'ભરવું.'] ગોઠણિયા-ઘૂંટણિયાવાળી જમીન ઉપર ચાલવામાં આવે એમ, ભાંખોડિયાભેર

**ગોઠણ-વા** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ગોઠણ[1]'+'વા.'], **ગોઠણ-સમાણું** વિ. [જુઓ 'ગોઠણ[1]' + 'સમાણું'.], **ગોઠણ-સમું** વિ. [+ 'સમ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ગોઠણ સુધી પહોંચે તેટલે

**ગોઠણિયું** ન., -યો પું., [જુઓ 'ગોઠણ[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઢીંચણિયો, ઘૂંટણિયો (જમતી વખતે ઢીંચણ નીચે રાખવાનું સાધન)

**ગોઠણી** સ્ત્રી. (ઘરમાંની) ઉતરડની બેસણી

**ગોઠમડી** જુઓ 'ગોઠીમડી.'

**ગોઠમડું** જુઓ 'ગોઠીમડું.[1]'

**ગોઠલી** જુઓ 'ગોટલી.'

**ગોઠલું** જુઓ 'ગોટલું.'

**ગોઠલો** જુઓ 'ગોટલો.'

**ગોઠવણ** (-ણ્ય), -ણી સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોઠવવું' + ગુ. 'અણ' -'અણી' કૃ. પ્ર.] ગોઠવવાની રીત, ગોઠવવાની પદ્ધતિ. (૨) વ્યવસ્થા, બંદોબસ્ત. (૩) (લા.) તજવીજ, યુક્તિ

**ગોઠવવું** સ. ક્રિ. વ્યવસ્થાપૂર્વક મૂકવું. (૨) (લા.) સંતલસ કરવી. **ગોઠવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ગોઠવાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગોઠવું** અ. ક્રિ ગમવું, માફક આવવું, રુચવું, ફાવવું

**ગોઠવાવવું, ગોઠવાવું** જુઓ 'ગોઠવવું'માં.

**ગોઠાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોઠી' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] દોસ્તી. (૨) (લા.) ઠગાઈ, લુચ્ચાઈ

**ગો-ઠાણ** ન. [સં. ગો-સ્થાન > પ્રા. ગો-ટ્ઠાણ] ગાયોને ઊભા રહેવાનું સ્થાન, ગોંદરો

**ગોઠિય(-યે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોઠી' + ગુ. 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'ગોઠણ[2]' (સહિયર).

**ગોઠિયો** પું. [સં. ગોષ્ઠિકક- > પ્રા. ગોટ્ઠિયઅ-] મિત્ર, સાથી, સોબતી

**ગોઠી** પું. [સં. ગોષ્ઠિક- > પ્રા. ગોટ્ઠિઅ-] મિત્ર, ગોઠિયો, ભાઈબંધ. (૨) જૈન દેરાસરનો પૂજારી

**ગોઠીમડી** સ્ત્રી. નાનાં મીઠાં અને કડવાં નાનાં ફળ આપનારો ચીભડાની જાતનો વેલો, કોઠીંબડી

**ગોઠીમડું**[1] ન. ગોઠીમડીનું ફળ, ગોઠીંબડું

**ગોઠી(-ટ, -ઠી)મડું**[2](-ળું) ન. માથું નીચું રાખી પગ ઊંચા કરતે જ ઊથલો મારવો એ, ગુલાંટ, ગુલાંટિયું, ગોટકડું, ગોઠીકડું, ગોટકલું, ગોઠીકલું [મિત્ર, ભાઈબંધ

**ગોઠીલ** પું. [જુઓ 'ગોઠી' + ગુ. સ્વાર્થે 'લ' ત. પ્ર.] ગોઠિયો,

**ગોઠું** ન. ઘઉંના ઢોસા કે મૂઠિયાં ખાંડી ચૂરમું ચાળી લેતાં રહી જતી તે તે ગાંગડી

**ગોઠો**[1] પું. [સં. ગોષ્ઠક- > પ્રા. ગોટ્ઠઅ-] ગાય-બળદ બાંધવાની કોઢ, ગમાણ, ગાયોનો વાડો. (૨) પક્ષીનો માળો. (૩) રૂનો જથ્થો

**ગોઠો**[2] પું. ગૂમડાં ચાઠાં જખમ વગેરેની રૂઝનો પોપડો, રેઠો

**ગોદ** (-દ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોદવું.'] (ખેતર બગીચા વગેરેમાં) કોસ કોદાળી ત્રીકમ વગેરેથી ખોદવાની ક્રિયા

**ગોદ-કદરું** ન. કેરકોચલાનું ઝાડ

**ગોડ-બજાણિયો** [સં. ગૌડ > પ્રા. ગોડ + જુઓ 'બજાણિયો.'] દોરડાં વગેરેનો ખેલ કરનાર ખેલાડી ટોળકીનો દરેક સભ્ય

**ગોદવવું** સ. ક્રિ. દડે એમ કરવું, રેડવવું

**ગોદવું** સ. ક્રિ. કોસ કોદાળી ત્રીકમ વગેરેથી ખોદવું. **ગોદાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ગોદાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગો-ડાઉન** ન. [અં.] માલ ભરી રાખવાની જગ્યા, વખાર, ગોદામ, 'વેર-હાઉસ'

**ગોદાકી** સ્ત્રી. ચાલાકી, (૨) (લા.) લુચ્ચાઈ [રાખવાં એ

**ગોદાયો** પું. ઘાઘરો કે ધોતિયું પાછળ ખોસી ઢીંચણ સુધી

**ગોદાવવું, ગોદાવું** જુઓ 'ગોદવું' માં.

**ગોઢિયાં** ન., બ. વ. પોતાને ધાવી જતી ગાયને ગળે બે બાજુ બાંધવામાં આવતાં ખપાટિયાં (જેથી એ ધાવી ન શકે.)

**ગોઢિયું** ન. સૂતર, તાર, તાંતણો, દોરો

**ગોડિયો** પું. [સં ગૌડિકક- > પ્રા. ગોડિયઅ-] ગૌડ-બંગાળના ચૈતન્ય સંપ્રદાયનો અનુયાયી. (૨) ગોડ-બજાણિયો

**ગોડી**[1] સ્ત્રી. [સં. ગૌડિકા > ગોડિઆ-] એક રાગિણી, ગૌડી. (સંગીત) [છાતી તરફના ભાગનું માંસ

**ગોડી**[2] સ્ત્રી. ઘેટાં બકરાંના આગલા પગના ઘૂંટી ઉપરના

**ગોડીશું** ન. એક જાતનું લીંબુ

**ગોડીમડાં** ન., બ. વ. સુરત બાજુની એ નામની એક રમત

**ગોઢ** (-ઢ્ય) સ્ત્રી. [સ. ગોષ્ઠ > પ્રા. ગોટ્ઠ] ગામડાંઓને પાદર આવેલી નકામી ઉજ્જડ જમીન

**ગોઢર** ન. ખેડેલા ખેતરમાંથી એકઠું કરેલું નકામું ઘાસ

**ગોણિયું** ન. [જુઓ સં. ગો + 'દહોણું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ગાય દોહવાનું વાસણ

**ગોણિયો** પું. [જુઓ 'ગોણિયું'.] માટીનો ઘડો

**ગોણીલો** સ્ત્રી. એ નામની એક માછલી

**ગોણી-લોટ** પું. કુસ્તીનો એક દાવ. (વ્યાયામ.)

**ગોત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોતવું.'] શોધ, ખોજ, ખોળ

**ગોતડી** સ્ત્રી. ઘાંટી, ગળું, કંઠ

**ગોતર** (ગૉતર) ન. કઠોળની શિંગોમાંથી દાણા કાઢી લીધા પછીનાં ફોતરાં અને પાંદડાંનો ભૂકો (ઢોરના ખાવામાં કામ આવે છે તે)

**ગોતર-ગરદન** ન. [સં. गोत्र અર્વા. તદ્ભવ + ફા. गर्दन्] (લા.) સમાન પિતૃકુળનાં માણસોની હત્યા કરવી એ

**ગોતર(-રે)જ** (-જ્ય) સ્ત્રી. [સં. गोत्र-जा દ્વારા] કુળદેવી, ગોત્રજ, ગોત્રેજ

**ગોતરડું** ન. [સં. गोत्र નું 'ગોતર' અર્વા. તદ્ભવ + ગુ. 'ડું' ત. પ્ર.] ગોતરેજની પૂજા માટે લાવેલા પદાર્થ માટી વગેરે

**ગોતરણું** ન. [જુઓ 'ગોતર' દ્વારા.] ગાય વગેરેને નાખવાનો ચારો

**ગોતરિયો** વિ., પું. [સં. गोत्र > 'ગોતર' અર્વા. તદ્ભવ], + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.], **ગોતરી** વિ. [સં. गोत्री > 'ગોતરી' અર્વા. તદ્-ભવ] સમાન પિતૃકુળમાં જન્મેલ ભાયાત, સગોત્રી પુરુષ, ગોત્રબંધુ, પિતરાઈ

**ગોતરેજ** (-જ્ય) જુઓ 'ગોતરજ.' [જુઓ 'ગોત.'

**ગોતવણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોતવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.]

**ગોતવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા.-गुत्त; સૌ.] શોધવું, ખોળવું, ભાળ મેળવવી. **ગોતાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ગોતાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગોતા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોથું' દ્વારા.] ડૂબવાની ક્રિયા, ડૂબકી

**ગોતાગોત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોતવું,'–દ્વિર્ભાવ.] ખોળંખોળા, શોધાશોધ

**ગોતામણ** ન. [જુઓ 'ગોતવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.], (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ + ગુ. 'આમણ' કૃ.પ્ર.] શોધવાની ક્રિયા, ખોળ. (૨) શોધવાનું મહેનતાણું

**ગોતારા** સ્ત્રી. ગામ નજીકની ફળદ્રુપ જમીન

**ગોતાવવું, ગોતાવું** જુઓ 'ગોતવું'માં.

**ગોતીડો** પું. લગ્નની ક્રિયા વખતે ગણેશ-માટલી માટે કુંભારને ત્યાંથી માટલી લાવવાની ક્રિયા

**ગોતું** (ગૉતું) ન. [દે.પ્ર. गवत्तअ- 'ઘાસ'] કાદવવાળી જગ્યામાં ઊગેલું ઘાસ. (૨) (લા.) ઢોરને ખવડાવવા બાફીને આપવામાં આવતું ખાણ [મારનાર માણસ

**ગોતેખોર** પું. [અર, ગોતહ્ + ફા. પ્રત્યય.] પાણીમાં ડૂબકી

**ગોતેખોરી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] પાણીમાં મારવામાં આવતી ડૂબકી

**ગોત્ર** ન. [સં.] પિતૃવંશ, પિતૃકુળ

**ગોત્ર-જ**[1] વિ. [સં.] સમાન પિતૃકુળમાં જન્મેલું

**ગોત્ર(-ત્રે)જ**[2] (-જ્ય) સ્ત્રી. [સં. गोत्रजा દ્વારા] સમાન પિતૃકુળની કુળદેવી, ગોતરજ, ગોતરેજ. [૦ **ઉઠાડવી(-વાં)** (રૂ.પ્ર.) માંગલિક પ્રસંગ પૂરો થયે ગોત્રજનું ઉત્થાપન કરવું. ૦ **બેસાડવી** (-બેસાડવી) (-**વાં**), ૦**માંડવી** (-**વાં**) (રૂ.પ્ર.) કુળદેવીની સ્થાપના કરવી]

**ગોત્ર-બંધુ** (-બન્ધુ) પું. [સં.] સમાન પિતૃવંશમાં જન્મેલો સગો, ભાયાત, પિતરાઈ, ગોતરિયો

**ગોત્ર-હત્યા** સ્ત્રી. [સં.] સગોત્રી ભાયાતનો વધ

**ગોત્ર-હત્યારું** વિ. [+ જુઓ 'હત્યારું.'] સગોત્રીનો વધ કરનારું

**ગોત્રાચાર** પું. [સં. + आ-चार] બાપદાદાથી ચાલ્યો આવતો રીતરિવાજ, કુળાચાર

**ગોત્રિરાત્ર-વ્રત** ન. [સં.] ભાદરવા સુદિ ૧૩ થી ૧૫ નું સ્ત્રીઓએ પૂજન કરવાનું એક વ્રત, ગૌત્રાટ. (સંજ્ઞા.)

**ગોત્રી** વિ. [સં., પું.], **ગોત્રીય** વિ. [સં.] એક જ ગોત્રનું, સગોત્રી, પિતરાઈ

**ગોત્રોચ્ચાર** પું. [સં. + उच्चार] પોતાનાં ગોત્ર-પ્રવર વગેરે કહેવાં એ. (૨) લગ્ન વગેરે પ્રસંગે વરકન્યાનાં પિતા-માતાનાં ગોત્ર-પુરુષોનાં નામ કહેવાં એ [હોવાપણું

**ગો-ત્વ** ન. [સં.] ગાય હોવાપણું, ગાયપણું—ગાય જાતિ

**ગોથ**[1] (-થ્ય) સ્ત્રી. [અર. ગોતહ્ 'ડૂબકી'] ગોથું, ગુલાંટ (ખાસ કરી ઊડતો પતંગ મારે છે એ). [૦ **ખાવી**, ૦ **મારવી** (રૂ.પ્ર.) પતંગનું ઊંધું થઈ જમીન તરફ આવવું]

**ગોથ**[2] પું. વેપારીનો 'ચાર'ના આંકનો સંકેત [ગોફણો

**ગોથણો** પું. ધોંસરાની વચોવચનો નાડું બાંધવાનો ખીલો,

**ગોથ-પડી** (ગોથ્ય-) સ્ત્રી. વેપારીઓનો ચૌદનો આંક, ગોથ

**ગોથલાવવું, ગોથાટવું, ગોથાવવું** જુઓ 'ગોથાવું'માં.

**ગોથાવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ગોથું,'–ના.ધા.] ગોથાં ખાવાં. **ગોથાટવું** પ્રે., સ ક્રિ. ગોથે ગોથે મારવું. **ગોથલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. ગોથું મરાવવું

**ગૉથિક** વિ. [અં.] પ્રાચીન યુરોપના ગૉથ લોક કે એમને લગતું. (૨) સ્ત્રી. એ લોકોની કળા. (૩) એ લોકોની પ્રાચીન ભાષા. (સંજ્ઞા.)

**ગોથું** ન. [અર. ગોતહ્-'ડૂબકી'] ગુલાંટ, ગડથલિયું. [૦ **ખવરાવવું** (રૂ.પ્ર.) છેતરવું, ભૂલથાપ કરાવવી. ૦ **ખાવું** (રૂ.પ્ર.) ભૂલ કરી બેસવી. (૨) છેતરાવું. ૦ **મારવું** (રૂ.પ્ર.) ગુલાંટ મારવી]

**ગોદ** (-દ્ય) સ્ત્રી. ખોળો. [૦ **દેવું** (રૂ.પ્ર.) પોતાના બાળકને અન્યને દત્તક દેવું. ૦ **ભરવી** (રૂ.પ્ર.) કન્યાના ખોળામાં પહેરામણી વગેરે મૂકવાં. ૦**માં ઘાલવું**, ૦**માં લેવું** (રૂ.પ્ર) સંભાળમાં લેવું, આશરો આપવો. ૦ **લેવું** (રૂ.પ્ર.) દત્તક લેવું]

**ગોદડ** વિ. [જુઓ 'ગોદડું.'] (લા.) ખરબચડું

**ગોદડ-લીંબુ** ન. [+ જુઓ 'લીંબુ.'] ગોદડ જાતની લીંબુડીનું ફળ, ગધડ-લીંબુ

**ગોદડા-ગ્રહણ** ન. [જુઓ 'ગોદડું' + સં.] રાત્રિના ગ્રહણ વખતે ઘરમાં જ સૂતાં રહે ને ગ્રહણ પૂરું થાય એ

**ગોદડિયું** વિ. [જુઓ 'ગોદડું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ખરબચડું. (૨) ગોદડા-ગ્રહણના પ્રકારનું. (૩) (લા.) ન. શીતળાનો રોગ

**ગોદડિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ગોદડિયું.'] શરીરે ગોદડાં વીંટી ફરનારો સાધુબાવો

**ગોદડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોદડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] મુલાયમ અને નાનું ગોદડું, ધડકી. (૨) ગાયના ગળાની ઝૂલતી ચામડી

**ગોદડું** ન. કપડાના ગાભામાંથી સીવી બનાવેલું પાથરણું (જે ઓઢવાના કામમાં પણ આવે.)

**ગોદરું** વિ. ગોબરું

**ગોદલો** પું. શેરડીના કટકા વાવવાનું લાકડાનું એક સાધન

**ગોદવણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોદવું' + ગુ. 'અવણી' કૃ. પ્ર.] ગોદવવું એ, પજવવું એ, ગોદ, દખલ

**ગોદવવું** જુઓ 'ગોદવું'માં. (૨) ઉશ્કેરવું

**ગોદવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ગોદો,'-ના. ધા.] ગોદો મારવો, ધક્કો મારી પ્રેરવું. **ગોદાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ગોદવવું, ગોદાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ગો-દાન** ન. [સં.] ગાયનું કરવામાં આવતું દાન

**ગોદામ** ન. જુઓ 'ગો-ડાઉન.'

**ગોદાવરી** સ્ત્રી. [સં.] નાસિક ત્ર્યંબક પાસે આવેલી મહારાષ્ટ્રની એક પવિત્ર ગણાતી નદી. (સંજ્ઞા.)

**ગોદાવવું, ગોદાવું** જુઓ 'ગોદવું'માં.

**ગોદી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોદ' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] વહાણ સ્ટીમરો વગેરે રાખવાનો પાણીમાં કિનારે વાળી લીધેલો વાડો (જેમાં પાણીની વધઘટ યાંત્રિક સાધનોથી કરી શકાય છે.)

**ગોદો** પું. [રવા.] આંગળાં કે મૂઠીથી મારવામાં આવતો ધોદો, ઠોંસો. [૦ આવવો, ૦ લાગવો, ૦ વાગવો (રૂ.પ્ર.) વેપારમાં નુકસાન થવું. ૦ મારવો (રૂ. પ્ર.) નુકસાન કરવું]

**ગો-દોહન** ન. [સં.] ગાયને દોહવાની ક્રિયા

**ગો-દોહની** સ્ત્રી. [સં.] ગાય દોહવાનું વાસણ

**ગોધણી** સ્ત્રી. એ નામનું એક ઝાડ, કઠ-ગૂંદી, ગૂંદી

**ગો-ધન** ન. [સં.] ગાયો-રૂપી સંપત્તિ. (૨) ગાયોનું ધણ

**ગોધરિયું** વિ. ['ગોધરા.' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (ગુજરાત-પંચમહાલમાંના) ગોધરા શહેરને લગતું, ગોધરા શહેરનું. [૦ વાજું (રૂ. પ્ર.) મૂર્ખાઓનું ટોળું]

**ગોધલિયું** ન., **-યો** પું. [જુઓ 'ગોધલો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે, ત. પ્ર.] ખસી કરેલો નાનો ગોધલો

**ગોધલો** પું. [જુઓ 'ગોધો' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ખસી કરેલો જુવાન બળદ, ગોધો

**ગોધા** સ્ત્રી. [સં.] ઘો (એક ચોપગું નાનું પ્રાણી)

**ગોધાઈ** સ્ત્રી. એક પ્રકારની ભૂતડી [એક રમત

**ગોધા-ગોધી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોધો,'-દ્વિર્ભાવ] (લા.) એ નામની

**ગોધા-જાગરણ** ન. [જુઓ 'ગોધો' + 'જાગરણ.'] (લા.) દિવાસાનું (અષાઢ વદિ અમાસની રાત્રિનું) જાગરણ. (સંજ્ઞા.)

**ગોધામ** પું. ઊંટડો, ગત્રો. (વહાણ.)

**ગોધારી** પું. એ નામની કપાસની એક જાત

**ગોધારું** ન. ચાર પાયાનું એક ચર્મ-વાદ્ય [તોફાન

**ગોધાળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોધો' દ્વારા.] ગરબડ. (૨) ધીંગાણું,

**ગોધિયારું** ન. [જુઓ 'ગોધો' દ્વારા.] (લા.) ગૂંચવણ ભરેલી વાત. (૨) ઘોંઘાટ, શોરબકોર

**ગોધુમ** જુઓ 'ગોધૂમ.'

**ગોધુમ-ચૂર્ણ** જુઓ 'ગોધૂમ-ચૂર્ણ.' [લગ્ન.'

**ગોધુ-લગન** ન. [સં. गोधूलिक + लग्नનું લાઘવ] જુઓ 'ગોધૂલિક

**ગોધું** ન. [જુઓ 'ગોધો' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] નાનો ગોધલો, ખસી કરેલો વાછડો

**ગોધૂ(-ધુ)મ** પું., બ. વ. [સં.] ઘઉં

**ગોધૂ(-ધુ)મ-ચૂર્ણ** ન. [સં.] ઘઉંનો લોટ

**ગો-ધૂલિ(-લી)** સ્ત્રી. [સં. °धूलि પું., સ્ત્રી. °धूली સ્ત્રી.] ચરીને આવતી ગાયોની રજ

**ગોધૂલિ(-ળિ)ક** વિ. [સં.] ચરીને આવતી ગાયોની રજ ઊડતી હોય તેવું (ટાણું), સમી સાંજ, ગોરજ

**ગોધૂલિ(-ળિ)ક લગ્ન** ન. [સં.] સમી સાંજનું—બરોબર સૂર્ય ક્ષિતિજમાં અડધો દખાયો હોય તેવા ટાણાનું વિવાહ-મુહૂર્ત

**ગો-ધૂળી** જુઓ 'ગો-ધૂલિ.'

**ગોધૂળિક** જુઓ 'ગોધૂલિક.'

**ગોધૂળિક લગ્ન** જુઓ 'ગોધૂલિક લગ્ન.'

**ગોધૂળિયું** વિ° [સં. गोधूलिकक- > પ્રા. गोधूलिअअ-] જુઓ 'ગોધૂલિક.'

**ગોધો** પું. [સં. गो-वृद्धक- > પ્રા. गो-अड्ढअ-] જુવાન બળદ (ખાસ કરી ખસી ન કરેલો. આના ઉપરથી વિકસેલા 'ગોધલો' વગેરે શબ્દોના અર્થ ખસી કરેલા માટે પણ રૂઢ થયા છે, અને બેઉ પ્રકારને નાથી ગાડે જોડવામાં આવે છે, ખેતીમાં ઉપયોગમાં લેવામાં આવે છે.) [ખોઓ દાણો

**ગોનુ** ન. દાળનો ભાગ ખવાઈ ગયો હોય તેવો તુવેરનો

**ગોનો** પું. ખભાની આસપાસ વીંટવાનો દુપટા જેવો કપડાનો પટ્ટો

**ગોપ**[1] પું. [સં.] ગોવાળ, ગોવાળિયો. (૨) પશ્ચિમ સૌરાષ્ટ્રમાંનો એ નામનો એક ડુંગર. (સંજ્ઞા.) (એના નજીક 'મોટી ગોપ' અને 'નાની ગોપ' (બેઉ 'ગોપ્ય' ઉચ્ચારણ) ગામનાં નામ સ્ત્રી. માં છે.)

**ગોપ**[2] પું. સોનાનું કંઠનું એક ઘરેણું, ગોફ

**ગોપ-આઠમ (-મ્ય)** સ્ત્રી. [સં. गोप + જુઓ 'આઠમ.'] કાર્તિક સુદિ આઠમ, ગોપાષ્ટમી. (સંજ્ઞા.)

**ગોપ-કન્યા** સ્ત્રી. [સં.] ગોવાળની દીકરી, ગોપ-બાળા

**ગોપ-કાવ્ય** ન. [સં.] ગ્રામીણ જીવનનો ખ્યાલ આપતી કવિતા, 'પેસ્ટોરલ પોએમ'

**ગોપ-કુલ(-ળ)** ન. [સં.] ગોવાળોનું કુળ, ગોવાળોનો વંશ

**ગોપ-ગીત** ન. [સં.] જુઓ 'ગોપ-કાવ્ય.'

**ગોપ-જાતિ** સ્ત્રી. [સં.] ગોવાળોની કોમ : રબારી ભરવાડ વગેરે, 'નોમેડિક ટ્રાઇબ.'

**ગોપટો** પું. એ નામનો એક કલમી આંબો

**ગોપણો** પું. [સં. गोप દ્વારા.] ગોવાળિયો

**ગો-પતિ** પું. [સં.] આખલો, સાંઢ. (૨) સામાન્ય બળદ

**ગો-પદ** ન. [સં.] ગાયનું પગલું. (૨) (લા.) ગાયનું કાદવમાં કે ભીની જગ્યામાં પગલું પડતાં એ આકારનો પડેલો ખાડો

**ગોપ-દારક** પું. [સં.] ગોવાળનો પુત્ર, ગોપ-બાળક

**ગોપન** ન. [સં.] રક્ષણ, ગોપના

**ગોપન-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] રક્ષણ કરવાનું વલણ. (૨) છુપાવી રાખવાનું વલણ

**ગોપના** સ્ત્રી. [સં.] રક્ષણ, ગોપન. (૨) સાચવણી

**ગોપનીય** વિ. [સં.] રક્ષણ કરવા યોગ્ય. (૨) ખાનગી, છાનું રાખવા જેવું (બેઉ 'ગોપ્ય'–'ગોપ્તવ્ય.')

**ગોપ-બંધુ (-બન્ધુ)** પું. [સં.] ગોવાળ. (૨) હલકટ ગોવાળ, ગોવાળના ધંધાને કલંક લગાડે તેવો ગોવાળ

**ગોપ-બાલ(-ળ)ક** પું., ન. [સં., પું.] ગોવાળનું બાળક

**ગોપ-બાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] ગોવાળની કન્યા, ગોપ-કન્યા

**ગોપ-માસ** પું. [સં.] કાર્તિક મહિનો. (સંજ્ઞા.)

**ગોપ-યુવતિ(-તી)** સ્ત્રી. [સં.] ગોપ-જાતિની સ્ત્રી, ગોપાંગના, ગોપી, ગોવાલણ

**ગો-પરિચર્યા** સ્ત્રી. [સં.] ગો-સેવા, ગાયની ચાકરી અને સંભાળ

**ગોપલી** સ્ત્રી. એ નામનો એક જંગલી છોડ

**ગોપ-વધૂ** સ્ત્રી. [સં.] ગોવાળની સ્ત્રી, ગોવાલણ, ગોપી

**ગોપવવું** સ. ક્રિ. [સં. गुप्-गोप् નો તત્સમ પ્રકાર + ગુ. 'અવ' પ્રે., પ્ર.] છુપાવી રાખવું, સંતાડવું. (૨) ગૂંથણી માફક ગોઠવવું. (૩) સંકેલવું

**ગોપવું** સ. ક્રિ. [સં. गुप्-गोप् તત્સમ] જુઓ 'ગોપવવું.' (ગુ. માં 'ગોપવું' રૂઢ નથી.) **ગોપાવું** કર્મણિ, ક્રિ. **ગોપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [સમૂહ

**ગોપ-વૃંદ** (-વૃન્દ) ન. [સં.] ગોવાળોનું ટોળું, ગોવાળિયાઓનો

**ગોપ-સખા** પું. [સં. સમાસમાં गोप-सख] પૌરાણિક રીતે ગોવાળોના મિત્ર–શ્રીકૃષ્ણ

**ગોપ-સાંકળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોપ[૨]' + 'સાંકળી'] કંઠમાં પહેરવાનું સ્ત્રીઓનું એક ઘરેણું (ગૂંથણીવાળું)

**ગોપ-સુતા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ગોપ-કન્યા.'

**ગોપ-સ્ત્રી** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ગોપાંગના.'

**ગોપ-હાર** પું. [જુઓ 'ગોપ[૨]' + સં.] જુઓ 'ગોપ-સાંકળી.'

**ગોપાધ્યક્ષ** પું. [સં. गोप + अध्यक्ष] ગોવાળિયાઓનો મુખી, મુખ્ય ગોવાળ [(સંજ્ઞા.)

**ગો-પાલ(-ળ)** પું. [સં.] ગોવાળ, ગોવાળિયો. (૨) શ્રીકૃષ્ણ.

**ગોપાલક** પું. [સં.] ગોવાળ, ગોવાળિયો–ભરવાડ રબારી વગેરે

**ગોપાલ-ઘોપા(-ઘા)** સ્ત્રી. [સં. + અસ્પષ્ટ] એ નામની નાની ગોઠલીવાળી મોટી જાતની કેરી

**ગો-પાલન** ન. [સં.] ગાયનાં રક્ષણ અને સંભાળ

**ગોપાલ-નંદન** (નન્દન) પું. [સં.] ગોવાળના ગણાયેલા પુત્ર –શ્રીકૃષ્ણ

**ગોપાવવું, ગોપાવું** જુઓ 'ગોપવું' માં.

**ગોપાષ્ટમી** સ્ત્રી. [સં. गोप + अष्टमी] જુઓ 'ગોપ-આઠમ.'

**ગોપાળ** જુઓ 'ગોપાલ.'

**ગોપાંગના** (ગોપાઙ્ગના) સ્ત્રી. [સં. गोप + अङ्गना], **ગોપિકા** સ્ત્રી. [સં.] ગોવાળની સ્ત્રી, ગોપીજન, ગોપી, ગોવાલણ

**ગોપિત** વિ. [સં.] રક્ષિત. (૨) છાનું, ખાનગી, ગુપ્ત

**ગોપી** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ગોપાંગના.' [૦ થવી (રૂ. પ્ર.) ઘાંઘલ થઈ પડવી]

**ગોપી-કાંત** (-કાન્ત) પું. [સં.] ગોપીઓના પ્રિય–શ્રીકૃષ્ણ

**ગોપી-ચંદન** (-ચન્દન) ન. [સં.] દ્વારકા નજીક 'ગોપી તળાવ' નામના ગામના તળાવમાંથી નીકળતી ખુલ્લા પીળા રંગની માટી (તિલક માટે જેનો વૈષ્ણવો ઉપયોગ કરે છે–ખાસ કરી ગોડિયા વૈષ્ણવો). [ગાંઠનું ગોપીચંદન (-ચન્દન) (રૂ.પ્ર.) લાભ લેવા જતાં થતું નુકસાન]

**ગોપી-જન** ન. [સં., પું.] ગોપી, ગોપ-સ્ત્રી

**ગોપીજન-વલ્લભ** પું. [સં.] ગોપીઓના પ્રિય—શ્રીકૃષ્ણ

**ગોપી-વલ્લભ** પું. [સં.] જુઓ 'ગોપીજન-વલ્લભ.' (૨) પુષ્ટિમાર્ગીય મંદિરોમાં સવારે આવતો એક ભોગ. (પુષ્ટિ.)

**ગોપીશ્વર** પું. [સં. गोपी+ ईश्वर] ગોપાંગનાઓના સ્વામી —શ્રીકૃષ્ણ

**ગો-પુચ્છ, ૦ક** ન. [સં.] ગાયનું પૂંછડું

**ગોપુચ્છાકાર**, પું., **ગોપુચ્છાકૃતિ** સ્ત્રી. [સં. गो-पुच्छ + आकार, आ-कृति] ગાયના પૂંછડાનો ઘાટ. (૨) વિ. ગાયના પૂછડા જેવા આકારનું

**ગોપુચ્છાસન** ન. [સં. गो-पुच्छ + आसन] એ નામનું ૮૪ આસનોમાંનું એક આસન. (યોગ.)

**ગોપુર, ૦મ્** ન. [સં. गोपुरम्] દક્ષિણ ભારતનાં મંદિરોના તે તે દરવાજાનો ઉત્તમ શિલ્પના નમૂનારૂપ ઘાટ અને તે તે દરવાજો [સ્વામી–શ્રીકૃષ્ણ

**ગોપેશ,-શ્વર** પું. [સં. गोप + ईश, -श्वर] ગોવાળિયાઓના

**ગોપેંદ્ર** (ગોપેન્દ્ર) પું. [સં. गोप + इन्द्र] ગોવાળોના મુખી–શ્રીકૃષ્ણ

**ગોપ્તવ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'ગોપનીય'–'ગોપ્ય.'

**ગોપ્તા** વિ., પું. [સં., પું.] રક્ષણ કરનાર પુરુષ

**ગોપ્ય** વિ. [સં.] રક્ષણ કરવા પાત્ર. (૨) ખાનગી, છાનું (બેઉ 'ગોપનીય'-'ગોપ્તવ્ય')

**ગો-પ્રેમી** વિ. [સં., પું.] ગાયના તરફ પ્રેમ ધરાવનારું

**ગોફ** પું. [સં.] ગૂંથણી. (૨) દોરડું ગંથાઈ જાય તેવું–રાસ પ્રકારનું સમૂહનૃત્ય, અઠીંગો. (૩) કંઠનું ગૂંથણીવાળું એક ઘરેણું, ગોપ. (૪) કાંડાનું ગૂંથણીવાળું એક ઘરેણું

**ગોફણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. गुंफण ન.] પથ્થર અને ઢેફાં ફેંકવાનું નાના નેતર જેવું એક સાધન. [૦ઓળો (રૂ. પ્ર.) ગપાટો, ગપ]

**ગોફણ-ણો** પું. [સં. गोफन > પ્રા. गोफण ન. + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ગોફણો.' (પદ્યમાં.)

**ગોફણ-વીર** પું. [જુઓ 'ગોફણ' + સં.] ગોફણ ફેંકવામાં કુશળ લડવૈયો [લગતું

**ગોફણિયું** વિ. [જુઓ 'ગોફણ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગોફણને

**ગોફણિયો** પું. [જુઓ 'ગોફણિયું.'] ગોફણમાં ફેંકવાનો પથ્થર કે ઢેફલું. (૨) (લા.) ઓછા ઘી-વાળો કઠોર લાડુ. [૦ લાડુ (રૂ. પ્ર.) ઓછા ઘીવાળો કઠક લાડુ]

**ગોફણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોફણો' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય], **ગોફણું** ન. [જુઓ 'ગોફણો.'] (લા.) સ્ત્રીઓનું માથાનું એક ઘરેણું, શીસ-ફૂલ. (૨) સ્ત્રીઓને અંબોડે લટકતું એક ઘરેણું

**ગોફણો** પું. [સં. गोफन > પ્રા. गोफण > ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] જુઓ 'ગોફણી.' (૨) તુંગા ઉપાર જડેલો લાકડાનો એક ભાગ. (વહાણ.)

**ગોફલાં** ન., બ. વ. ધાતુનાં ફૂમકાં

**ગોબઢા** સ્ત્રી. એ નામની માછલીની એક જાત

**ગોબર** ન. [દે. પ્રા. गो-बर; હિં.] ગાયનું છાણ. (૨) વિ. બદસુરત, બેડોળ. (૩) (લા.) જડ, મૂર્ખ. [૦ ગણેશ (રૂ. પ્ર.) જડ, મૂર્ખ]

**ગોબર-ગંદું** (-ગન્દું) [+ જુઓ 'ગંદું.'] ખૂબ ગંદું

**ગોબર-ગૅસ** પું. [+ અં.] ગાયો વગેરેનું છાણ ખાડામાં એકઠું કરી એમાંથી મેળવવામાં આવતો બળતણ માટેનો ગૅસ

**ગોબર-પ્લૅ(-પ્લા)ન્ટ** પું., [+ અં.] ગોબર-ગૅસ મેળવવાને કરવામાં આવતી યોજના [ગંદા-વેડા. (૨) ગંદકી

**ગોબરાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોબરું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.]

**ગોબ(-વ)રૂ(-રૂં)[૧]** ન. શીતળા ઓરી વગેરે રોગ

**ગોબ(-વ)રું[૨]** વિ. [જુઓ 'ગોબર' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] અસ્વચ્છ, મેલું. (૨) (લા.) ઢંગધડા વિનાનું. (૨) ન. છાણ

**ગોબરો** પું. ધોંસરી બાંધવાની હળની દાંડી, હળની ખીલી

**ગોબાચારી** સ્ત્રી. દખલગીરી
**ગોબારું** ન. [સં. गो-द्वारक->પ્રા. गो-बारअ-] (લા.) પાણી જવાથી પડેલી અખોલ
**ગોબાવવું** જુઓ 'ગોબાવું'માં. (૨) (ઢોરને) લાકડીના ઘોકા મારતાં મારતાં હાંકયે જવું
**ગોબાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ગોબો,'–ના. ધા.] ધાતુના વાસણમાં ગોબો પડવો, ઘોબાવું. (૨) (લા.) મનમાં દુઃખ થવું. ગોબાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**ગોબું** વિ. [જુઓ 'ગોબો.'] (લા.) અક્કલ વગરનું, અણસમજુ, જડ, મૂર્ખ. (૨) ન. એક છેડે મોટા ગઠ્ઠાવાળી લાકડી
**ગોબો** પું. [રવા.] ધાતુના વાસણમાં કાંઈક વાગવાથી કે અથડાવાથી પડતો ઘા, ઘોબો. (૨) શીતળાનો તે તે ડાઘ કે ખાંચો
**ગો-બ્રાહ્મણ-પ્રતિપાલ(-ળ)** વિ., પું. [સં.] ગાયો અને બ્રાહ્મણોનું રક્ષણ કરનાર (હિંદુ રાજાઓનું એક બિરુદ)
**ગો-ભક્ત** પું. [સં.] ગાયોને ચાહનાર અને ગાયોની સેવા કરનાર પુરુષ
**ગો-ભક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ગાયોની સેવા-પરિચર્યાની લગની
**ગોમ** (-મ્ય) સ્ત્રી. ઘોડાનો પટ્ટો બાંધવામાં આવે છે ત્યાંના પેટવાળા ભાગ ઉપરની એક ભમરી જેવી નિશાની. (૨) ઘોડાની એક ખોડ. (૩) (લા.) આનાકાની
**ગોમટો** પું. શાળના તારે તાર જુદા જુદા રહે એ માટે દોરાની ગૂંથેલી જાળી, રાચ
**ગોમતી** સ્ત્રી. [સં.] એ નામની ભારતવર્ષમાં એકથી વધુ સ્થળોએ આવેલી તે તે નદી. (સંજ્ઞા.)
**ગોમતી-વાળ** પું., [+ સં. पाल>પ્રા. वाल] એ નામની બ્રાહ્મણોની એક જ્ઞાતિ અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)
**ગો-મય** વિ. [સં.] ગાયોથી પૂર્ણ, બધે જ ગાયો છે તેવું. (૨) ન. ગાયોનું છાણ
**ગોમ-ચોમ** વિ. જેને કાંઈ સૂઝે નહિ તેવું
**ગો-મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ,-ળ) ન. [સં.] ગાયોનો સમૂહ
**ગો-માતા** સ્ત્રી. [સં.] ગાય માતા (ગાય તરફના પૂજ્ય ભાવને કારણે)
**ગોમાયુ** ન. [સં., પું.] શિયાળ
**ગો-માંસ** (-માંસ) ન. [સં.] ગાયનું માંસ, 'બીફ'
**ગો-મિથુન** ન. [સં.] ગાય અને આખલો
**ગો-મુખ** ન. [સં.] ગાયનું મોઢું. (૨) વહેતું આવતું પાણી જ્યાં નીચે પડવાનું હોય ત્યાં કરવામાં આવતો પથ્થર વગેરેનો ગાયના મોઢાના આકારનો ખાળ. (૨) એ નામનું એક નગારું કે વાદ્ય [એક. (યોગ.)
**ગોમુખાસન** ન. [+ સં. आसन] યોગનાં ૮૪ આસનોમાંનું
**ગોમુખી** સ્ત્રી. [સં.] ગાયના મોઢાના આકારની જપ કરવા માટેની માળાવાળી કોથળી, ગૌમુખી
**ગો-મુખું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ગાયના મોઢા જેવા મોઢાવાળું. (૨) (લા.) નરમ સ્વભાવનું, નમ્ર, સાલસ. (૩) મીઠાબોલું કપટી
**ગો-મૂત્ર** ન. [સં.] ગાયનું મૂતર [(કાવ્ય.)
**ગોમૂત્રિકા** સ્ત્રી. [સં.] એ નામનો એક ચિત્રકાવ્યનો પ્રબંધ.
**ગો-મેટ** સ્ત્રી. [સં. गो-मृत्ति>પ્રા. गो-मिट्टि 'માટી' માંસના અર્થમાં રૂઢ છે.] ગાયનું માંસ (અહીં અંગ્રેજી 'મીટ્'ની જરૂર નથી, કારણ કે 'માટી'ના અર્થમાં 'મેટ' જાણીતો છે.)
**ગોમેટી** સ્ત્રી. એ નામની કૂવા અને વાડ પર થતી એક વેલ
**ગો-મેદ** પું. [સં.] એ નામની હીરાની એક જાત
**ગો-મેધ** પું. [સં.] જેમાં આખલાનો ભોગ આપવામાં આવતો મનાતો હતો તેવો પ્રાચીન ભારતવર્ષનો એક યજ્ઞ. (૨) ગાયની નસલ વધે એ નિમિત્તે કરવામાં આવતો હતો તેવો એક યજ્ઞ. (સર૦ 'પિતૃ-મેધ.')
**ગો-યાન** ન. [સં.] બળદથી ચાલતું વાહન, બળદ-ગાડું
**ગોયણી** (ગૉયણી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોર'+ગુ. 'અણી' સ્ત્રીપ્રત્યય, 'ગોરણી'નું પ્રવાહી ઉચ્ચારણ] વ્રત-નિમિત્તે સૌભાગ્યવતી સ્ત્રી કે કુંવારી કન્યા (જેને ભોજન માટે નિમંત્રાય છે.). **૦ કરવી, ૦ જમાડવી, ૦ વાળવી** (રૂ. પ્ર.) સૌભાગ્યવતી સ્ત્રી કે કુંવારી કન્યાની પૂજા કરી ભોજન આપવું. **૦ માનવી** (રૂ. પ્ર.) વ્રત-નિમિત્તે ગોયણી જમાડવાની બાધા લેવી]
**ગોયણી-જી** (ગૉયણી-જી) ન., બ. વ. [જુઓ 'ગોયણી' + 'જી' માનાર્થે] જૈન મૂર્તિપૂજક સાધ્વી. (જૈન.)
**ગોયરો** (ગૉયરો) પું. [સં. गौरी સાથે સંબંધ] ગોરમાનું વ્રત
**ગોર**[1] (ગૉર) પું. [સં. गुरु] પુરોહિત, શુક્લ (ધાર્મિક કર્મકાંડ કરાવનાર બ્રાહ્મણ). (૨) ગોરપદું કરનાર બ્રાહ્મણ. (૩) તીર્થનો પંડો
**ગોર**[2] (ગૉરય) સ્ત્રી [સં. गौरी>પ્રા. गोरी] (લા.) કુમારિકાઓનું ગૌરીપૂજનનું એક વ્રત. (૨) એવી કુમારિકા
**ગોર**[3] પું. છાણાનો ભૂકો
**ગો-રક્ષ, ૦ક** વિ. [સં.] ગાયોનું રક્ષણ કરનાર
**ગો-રક્ષણ** ન. [સં.] ગાયોનું રક્ષણ, ગાયોનો બચાવ
**ગોરક્ષણીય** વિ. [સં.] ગાયોના રક્ષણને લગતું
**ગો-રક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] ગાયોનું રક્ષણ-પાલન-સંભાળ વગેરે
**ગોરક્ષાસન** ન. [સં. गो-रक्षा + आसन] યોગનાં ૮૪ આસનોમાંનું એક આસન. (યોગ.) [સંસ્થા વગેરે)
**ગો-રક્ષિણી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ગાયોનું રક્ષણ કરનારી (સ્ત્રી
**ગોરખ** વિ., પું. [સં. गो-रक्ष>પ્રા. गोरक्ख] શૈવ સંપ્રદાયનો એક મધ્યકાલીન યોગી, મત્સ્યેંદ્રનાથનો શિષ્ય ગોરક્ષનાથ–ગોરખનાથ. (સંજ્ઞા.) [**આગે આગે ગોરખ જાગે** (રૂ. પ્ર.) આગળની વાત આગળ, જે થવાનું હોય તે થાઓ] [લીની એક જાત
**ગોરખ-આમલી, ગોરખ-આંબલી** સ્ત્રી. એ નામની આંબ-
**ગોરખ-આમલો, ગોરખ-આંબલો** પું. [+ જુઓ 'આમલી' –આંબલો.'] એ નામની એક વનસ્પતિ
**ગોરખ-ગાંજો** પું. [+ જુઓ 'ગાંજો.'] એ નામની એક વનસ્પતિ, ગોરખ-બુટ્ટી [નામનો એક છોડ
**ગોરખ-તંબોળ** (-તમ્બોળ) પું. [+ જુઓ 'તંબોળ.'] એ
**ગોરખ-ધંધો** (-ધન્ધો) પું. [જુઓ 'ગોરખ' + 'ધંધો.'] (લા.) ચોરી અને છેતરપીંડી
**ગોરખ-નાથ** પું. [સં. गोरक्ष-नाथ] શૈવ સંપ્રદાયના કાનફટા સાધુ–પેટા સંપ્રદાયના સંસ્થાપક ગુરુ, ગોરખ. (સંજ્ઞા.)
**ગોરખનાથી** વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ગોરખ-સંપ્રદાયને લગતું

**ગોરખ-પંથ** (-પન્થ) પું. [જુઓ 'ગોરખ' + 'પંથ.'] ગોરખનાથનો સ્થાપેલો સંપ્રદાય. (સંજ્ઞા.)
**ગોરખપંથી** (-પન્થી) વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ગોરખ-પંથનું અનુયાયી ['ગોરખ-ગાંજો.'
**ગોરખ-બુટ્ટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોરખ'+'બુટ્ટી.'] જુઓ
**ગોરખ-મૂંડી** સ્ત્રી. [+ જુઓ ગોરખ-મૂંડી] એ નામની એક વનસ્પતિ
**ગોર-ખર** પું. જુઓ 'ગો-ખર.'
**ગોરખ-વાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોરખ'+ સં.] ગોરખનાથની ઉક્તિ. (૨) (લા.) મનમાં હોય તેનાથી ઊલટું કહેવું એ, અવળવાણી [નામનો એક વેલો
**ગોરખ-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોરખ' + 'વેલ.[1]'] એ
**ગોરખોદિયું** જુઓ 'ઘોર-ખોદિયું.'
**ગોર-ખોદું** જુઓ 'ઘોર-ખોદું.'
**ગો-રજ** સ્ત્રી. [સં. गो-रजस् ન.] ગાયોના ચાલવાથી ઊડતી ધૂળ, ગોધૂલિ
**ગોરજ-મુહૂર્ત** ન. [સં.] સમી સાંઝનું માંગલિક શુભ ટાણું
**ગોરજ-લગ્ન** ન. [સં.] ગોરજ-મુહૂર્ત સમયનું લગ્ન, ગોધૂલિક લગ્ન
**ગોરજ-સમય** પું. [સં.] સમી સાંઝનો સમય, ગોધૂલિક વેળા
**ગોર-જી** (ગૉરજી) પું., બ. વ. [જુઓ 'ગોર[1]' + 'જી' માનાર્થે.] લોંકાગચ્છનો જૈન યતિ. (જૈન.)
**ગોરટ** વિ. [સં. गौर > પ્રા. गोर દ્વારા], **ગોરટિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગોરા વર્ણનું. (૨) ગોરું અને રેતાળ, ગોરાટ
**ગોરટું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ગોરટ.' [-ટો (રૂ. પ્ર.) ગૌરવર્ણો ઘોડો]
**ગોરડ** વિ. [જુઓ 'ગોરટ.'] જુઓ 'ગોરટ.' (૨) ન. એ નામનું એક ઝાડ, ગોરડિયો બાવળ. (૩) લાખ બનાવવા કામમાં આવતી એક વનસ્પતિ
**ગોરડિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ગોરટ.' [-યા (રૂ. પ્ર., બ. વ.) ઘઉંની એક ખાસ જાત]
**ગોરડિયો** પું. [જુઓ 'ગોરડિયું.'] બાવળની એક ખાસ જાત, ગોરડ
**ગોરડું[1]** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ગોરટ.'
**ગોરડું[2]** ન. એ નામનો એક કંદ
**ગોરણી** (ગૉરણી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોર' + ગુ. 'અણી' સ્ત્રી-પ્રત્યય.] જુઓ 'ગોયણી.'
**ગોરણું** ન. લવો, ગુલ્લું
**ગોરતો** (ગૉરયતો) પું. [સં. गौरी व्रत ન. દ્વારા] સૌભાગ્યવતી સ્ત્રી અને કુંવારી કન્યાઓને જમાડવાનું એક વ્રત. (૨) લગ્ન પછી કેટલીક જ્ઞાતિઓમાં થતી જમણવાર અને એક ક્રિયા
**ગોર-દાપું** (ગૉર-) ન. [જુઓ 'ગોર' + 'દાપું.'] લગ્ન વખતે પરણાવનારા ગોર કે કપાળ-ગોરની યજમાન ઉપર થતી દક્ષિણા
**ગોરધન** પું. [સં. गोवर्धन] જુઓ 'ગોવર્ધન.'
**ગોર-પદું** (ગૉર-) ન. [જુઓ 'ગોર[1]' + સં. पद + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ગોર કે પુરોહિત શુકલ તરીકેનો દરજ્જો, ગોરનું અધિકારી સ્થાન
**ગોર-બસરો** ન. નાની પાંખનું કલગીવાળું એક બાજ પક્ષી
**ગોર-બાઈ** (ગૉરય-બાઇ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોર[2]' + 'બાઈ.'] ગોરણી, ગોયણી. (૨) (લા.) છળ
**ગોર-મટી** સ્ત્રી. [સં. गौर-मृत्तिका > પ્રા. गोर-मट्टिआ] લાલાશ મારતી ધોળી યા પીળી માટી. (૨) વિ., સ્ત્રી. એવી જમીન
**ગોર-મટું** ન. [+ ગુ. 'ઉં.' ત. પ્ર.] લાલાશ પડતી ચીકણી રેતીવાળી ધોળી માટી ['મા.'] ગૌરી, પાર્વતી
**ગોર-મા** (ગૉરય-) ન., બ.વ. [સં गौरी > પ્રા. गोरी+જુઓ
**ગોરલ[1]** વિ. વહાલું, પ્રિય. (૨) (-લ્ય) સ્ત્રી. પ્રેમી સ્ત્રી
**ગોરલ[2]** પું. એક જાતનો જંગલી બકરો
**ગોરલું** વિ. [સં. गौर > પ્રા. गोर + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ગોરું, ગૌરવર્ણું
**ગોરવ** (ગૉરવ) ન., પું. [સં. गौरव ન.] (લા.) વરવાળાંનું ગૌરવ કરવા લગ્ન પછી કન્યાપક્ષ તરફથી આપવામાં આવતું જમણ. [૰ **દેવા**, ૰ **નોતરવા** (-નોતરવા) (રૂ. પ્ર.) ગોરવનું જમણ આપવું]
**ગો-રસ** ન. [સં., પું.] ગાયનાં દૂધ દહીં છાસ અને માખણ. (૨) (લા.) દૂધ વગેરે રાખવાનું વાસણ, ગોરસી
**ગોરસ-ડું** ન. [+ ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ગોરસ-દૂધ દહીં વગેરે. (પદ્યમાં.) (૨) (લા.) દોણું
**ગોરસ-પાત્ર** ન. [સં.] દહીં-છાસની ગોળી, દોણું-દોણી
**ગોરસ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] ગોરસ અને અન્ય દૂધાળાં પ્રાણીઓના દૂધ વગેરેને લગતું શાસ્ત્ર, 'ડેઇરિંગ' [ધરાવનાર
**ગોરસશાસ્ત્રી** વિ., પું. [સં., પું.] ગોરસ-શાસ્ત્રનું જ્ઞાન
**ગોરસિયું** ન. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગોરસ-પાત્ર, ગોરસું, દોણી-દોણું [પાત્ર, દોણી
**ગોરસી[1]** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] દહીં દૂધ વગેરેનું
**ગોરસી[2]** જુઓ 'ગૂરસી.'
**ગોરસું** ન. [સં. + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ગોરસિયું.'
**ગોરંભવું** (-રમ્ભવું), **ગોરંભાવું** (-રમ્ભાવું) અ. ક્રિ. [રવા.] (આકાશનું વાદળાંથી) છવાઈ જવું, ઘનઘોર થવું. (૨) (લા.) ઘુમાવું. (૩) ગૂંચવાવું, સૂઝ ન પડવી
**ગોરંભો** (-રમ્ભો) પું. [જુઓ 'ગોરંભવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] [૰ **ઘાલવો** (રૂ. પ્ર.) વાદળ ચડી આવવાં. (૨) ધૂંધવાવું, મોં ચડાવવું. (૩) મુશ્કેલીમાં મૂકવું
**ગોરાઈત** પું. ગામડાનો પોલીસ પટેલ
**ગોરા-ચંદ** (-ચન્દ) પું. ભેજવાળા પ્રદેશમાં થતો એક છોડ
**ગોરાટ** જુઓ 'ગોરટ.' ['ગોરટિયું.'
**ગોરાટિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ
**ગોરાડ** વિ., સ્ત્રી. [સં. गौर દ્વારા] ધોળી પીળી અને પોચી રેતાળ (જમીન)
**ગોરાડી** સ્ત્રી. એક જાતનું રતાળુ કંદ [જુઓ 'ગોરાડ.'
**ગોરાડુ** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોરાડ' + ગુ. 'ઉ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.]
**ગોરાડું** વિ. [+ જુઓ 'ગોરાડ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ગોરાડ પ્રકારનું [પ્રત્યય.] ગોરની પત્ની
**ગોરાણી** (ગૉરાણી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોર[1]' +ગુ. 'આણી' સ્ત્રી-
**ગોરાબાચ** ન. ગંધવાળું એ નામનું એક મૂળિયું

**ગોરાયો** પું. બોરડીનાં ઝરડાંનો જથ્થો

**ગોરાલ** ન. એ નામનું એક પક્ષી

**ગોરાવડો** પું. વણવાના સાધન તરીકે વપરાતી વાંસની લાકડી

**ગોરાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોરું' + ગુ. 'આશ' ત. પ્ર.] ગોરાપણું, ગૌર-તા

**ગોરાં-દે** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોરું'–પ.વિ., બ. વ. + સં. દેવીનું લાઘવ.] ગૌરી, પાર્વતી. (૨) (લા.) રૂપાળી સ્ત્રી

**ગોરાંભણું** જુઓ 'ગોરંભવું.'

**ગોરાંભો** જુઓ 'ગોરંભો.'

**ગોરિયા** સ્ત્રી. નદીની એ નામની એક માછલી

**ગોરિયો[1]** પું. [સં. गौरिकक- > પ્રા. गोरियअ-] ગૌરવર્ણો બળદ. (૨) (લા.) સર્વસામાન્ય બળદ

**ગોરિયો[2]** પું. બે શીધ વચ્ચે રાખવામાં આવતું લાકડું. (૨) સોનીનું એક ઓજાર [સ્ત્રી, સુહાસણ

**ગોરી** સ્ત્રી. [સં. गौरिका- > પ્રા. गोरिआ] (લા.) સૌભાગ્યવતી

**ગોરીનો ફણો** પું. એ નામનો એક વેલો

**ગોરી-ફળ** ન. કઠણ પ્રકારનું એક કાંટાળું વૃક્ષ

**ગોરીલો[1]** પું. ધાતુનો પોલો ગોળ ઘાટ કરવા માટેની અડી. (૨) પતરાં ખોલવાના કામમાં વપરાતો છેડે ધારવાળો ખીલો

**ગોરીલો[2]** પું. [અં.] વાંદરાની એક મોટી જાત

**ગોરીંદાં** ન., બ. વ. ઘોડિયાના ખોયાનાં તૂટી ગયેલાં નાકાં

**ગોરીંદો** પું. એ નામનો એક છોડ

**ગોરુ-ચંપો** (-ચમ્પો) પું. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'ચંપો.'] એ નામનો એક જાતનો ચંપો

**ગોરું** વિ. [સં गौरक- > પ્રા. गोरअ-] ઊજળા રંગનું, તદ્દન આછી ગુલાબી ઝાંયના સફેદ રંગનું, ગૌરવર્ણું. [૦ ગબરું (રૂ. પ્ર.) ઊજળું, કાંતિમાન. ગોરું-ગફ, ૦લ, ગોરું-ગફાક વિ. એકદમ ગોરું, તદ્દન ગૌરવર્ણું]

**ગો-રૂપ** ન. [સં.] ગાયનું રૂપ, ગાયનો અદ્દલોઅદ્દલ આકાર

**ગોરે-વાન** (-ન્ય) વિ. [જુઓ 'ગોરું' + ત્રી. વિ., એ. વ. 'એ' પ્ર + 'વાન' ત્રી. વિ. નો લુપ્ત પ્ર.] ગોરા વાનવાળું, ગૌરવર્ણું

**ગોરો** પું. [જુઓ 'ગોરું.'] (લા.) અંગ્રેજ કે યુરોપનો વાસી (ગોરા વાનનો હોવાથી). [૦ગબરુ (રૂ.પ્ર.) ઊજળો, કાંતિમાન]

**ગો-રોચન** ન. [સં. गो-रोचना સ્ત્રી.], **ગો-રોચના** સ્ત્રી. [સં.] ગાયોના શરીરમાંથી નીકળી આવતો એક કિંમતી પદાર્થ, ગોરું ચંદન

**ગોલ[1]** (-ળ) વિ. [સં.] વર્તુલ આકારનું, દડાના ઘાટનું. (૨) પું. ગોળો. (૩) એક રાશિમાં ૭ ગ્રહોનો યોગ. (જ્યો.)

**ગોલ[2]** પું. [અં.] ફૂટબૉલ હૉકી વગેરેની રમતમાંનું પૈયું

**ગોલક[1]** પું. [સં.] ઇંદ્રિયોને રહેવાનું અધિષ્ઠાન. (૨) આંખનો ડોળો. (૩) વિ. કન્યા કે વિધવાને જારકર્મથી થયેલું (બાળક)

**ગોલક[2]** (-ક્ય) જુઓ 'ગોલખ.'

**ગોલ-કિક** સ્ત્રી. [અં.] ફૂટબૉલ હૉકી વગેરેની રમતમાં પૈયા ઉપર જઈ મારવામાં આવતી લાત કે હૉકીની ઠોક

**ગોલકી** વિ., સ્ત્રી [જુઓ 'ગોલકું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] હલકી સ્ત્રી, દાસી [રક્ષણ કરનાર ખેલાડી

**ગોલ-કીપર** પું. [અં.] ફૂટબૉલ હૉકી વગેરેની રમતમાં પૈયાંનું

**ગોલકું** વિ. [જુઓ 'ગોલું' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] હલકું, અધમ. (૨) (લા.) લુચ્ચું, પાજી, કપટી

**ગોલખ** (-ખ્ય) સ્ત્રી. [ફા. ગુલ્લક્'–'ગૂલક્'–પૈસા રાખવાનું વાસણ] રોકડ ભેટ નખાય તેવી ધર્માદા-પેટી

**ગોલ-ખીરા** સ્ત્રી. કાકડીની જાતનો એક શાક-પ્રકાર

**ગોલ-ગપ્પા** સ્ત્રી. પૂરી જેવી ખાવાની એક વાની

**ગોલડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોલી' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ગોલી, ગુલામ દાસી

**ગોલ(-લે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોલો' + ગુ. 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગોલાની સ્ત્રી. (૨) રાજદરબારમાં રહેતી વડારણ

**ગોલ-પોસ્ટ** પું. [અં.] ફૂટબૉલ અને હૉકી વગેરેની રમતમાં પૈયા પાસે ખોડેલી ચાર થાંભલીઓમાંની દરેક થાંભલી

**ગોલ-બંધની** (-બન્ધની) સ્ત્રી. [સં.] ગર્ભાશયમાંની સ્નાયુઓની એક આધાર-ગ્રંથિ

**ગોલ-બ્લેડર** સ્ત્રી. [અં.] શરીરમાંનું પિત્તાશય

**ગોલ-મટોલ** વિ. (લા.) જાડું અને મૂર્ખ

**ગોલ-માલ** સ્ત્રી., પું. [હિં., પું.] ગોટાળો, ઘાલમેલ

**ગોલ-યોગ** પું. [સં.] એક જ રાશિમાં પાંચ કે સાત ગ્રહોનું આવી જવું એ (એક કુયોગ). (જ્યો.)

**ગોલ-લાઇન** સ્ત્રી. [અં.] ફૂટબૉલ હૉકી વગેરેની રમતમાં પૈયા પાસે દોરેલી લીટી

**ગોલ-વાડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોલો' + 'વાડ.[2]'] ગોલા લોકોનો લત્તો કે મહોલ્લો

**ગોલવું** (ગોલવું) સ. ક્રિ. પગ વડે ખૂંદી નાખવું, ગૂંદવું. **ગોલાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ગોલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ગોલંદાજ** (ગોલન્દાજ) પું. [ફા. ગોલહ્ + અંદાઝ્] તોપમાં ગોળા ભરી ફોડનાર, તોપચી

**ગોલંદાજી** (ગોલન્દાજી) સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ગોલંદાજનું કાર્ય, તોપમાંથી ગોળા ફેંકવાની ક્રિયા

**ગોલા-રાણો** પું. [જુઓ 'ગોલો' + 'રાણો.'] (લા.) ગધેડાં દ્વારા રેતી ધૂળ પથ્થર વગેરે પૂરી પાડનારી એક હિંદુ જ્ઞાતિનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**ગોલા(-ળા)ઈ** સ્ત્રી. [સં. गोल + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ગોળ આકાર ['સ્ફેરોમીટર'

**ગોલા(-ળા)ઈ-માપક** ન. [+ સં.] ગોળાઈ માપવાનું યંત્ર,

**ગોલા(-ળા)કાર** પું. [સં गोल + आ-कार], **ગોલા(-ળા)કૃતિ** સ્ત્રી. [+ आकृति] ગોળ આકાર, ગોળાઈ. (૨) વિ. ગોળ આકારનું

**ગોલાપો** પું. [જુઓ 'ગોલો' + ગુ. 'પો' ત.પ્ર.] ગોલાપણું, ગુલામી, વગર બદલાની સેવા-ચાકરી. (લા.) હલકા દરજ્જાનું કામ

**ગોલા-બારૂદ** પું. [ફા. ગોલહ્ + બારૂદ્] દારૂગોળો

**ગોલા(-ળા)ર્ધ** પું. [સં. गोल + अर्ध] ગોળાનો અર્ધો ભાગ. (૨) પૃથ્વીનો પૂર્વ અને પશ્ચિમ એવા બેઉ અર્ધોમાંનો પ્રત્યેક

**ગોલાવવું, ગોલાવું** જુઓ 'ગોલવું'માં.

**ગોલી[1]** સ્ત્રી. ઘાસ ભરેલા ગાડાને દોરડાંથી મજબૂત બાંધવા માટે વચ્ચે રાખવાની ગરેડી. (૨) ભારવટિયા સાથે લાકડાના બે લાકડા જડીને એની વચ્ચે વાંસ ખોસી બનાવેલી

કપડાં સૂકવવાની વળગણી

**ગોલી²** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગુલામડી. (૨) ગોલારાણાની જાતની સ્ત્રી. (સંજ્ઞા.)

**ગોલી-જાયો** પું. [જુઓ 'ગોલી²' + 'જાયો.'] ગોલાની સ્ત્રીએ જન્મ આપેલો છે તેવો પુત્ર

**ગોલીટ** પું. એ નામની એક વનસ્પતિ, મરખો

**ગોલી(-ળી)ટો** પું. પીંજણનો એક ભાગ. (૨) ભીંડી કે શણના રેસાનો ગાંઠો

**ગોલીય** વિ. [સં.] ગોળાને લગતું. (૨) ગોળાકાર

**ગોલીંડો** પું. એ નામનો એક ફૂલ-છોડ

**ગોલું** વિ. [અર. 'ગુલામ્'નો ગુ. 'ઉં' સાથે વિકાસ] ગુલામી કરનારું, વગર પગારનું સેવા કરનારું

**ગોલેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'ગોલણ.'

**ગોલૈયું** વિ. [જુઓ 'ગોલૈયો.'] (લા.) હરાયું (ઢોર)

**ગોલૈયો** પું. વગર નોતરે જમવા ફરતો માણસ, લાખો

**ગોલૈંચી** ન. ડોલર ચંપાના જેવો એક ફૂલ-છોડ

**ગોલો** પું. [જુઓ 'ગોલું.'] પુરુષ ગુલામ. (૨) રેતી ધૂળ માટી પથ્થર ઈંટો વગેરે ગયેડાં દ્વારા સારનારી એક હિંદુ જ્ઞાતિનો પુરુષ, ગોલા-રાણો. (સંજ્ઞા.)

**ગો-લોક** પું., **૦ધામ** ન. [સં.] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે ભગવાન શ્રીકૃષ્ણનો સામીપ્ય પામેલા મુક્ત જીવો સાથે રહેવાનો ઊર્ધ્વ સર્વોત્તમ દિવ્ય પ્રદેશ. (પુષ્ટિ.)

**ગોલોક-વાસ** પું. [સં.] મોક્ષ મળતાં ભગવાનના ગોલોક-ધામમાં જઈ રહેવું એ. (પુષ્ટિ.) (૨) (લા.) મૃત્યુ, અવસાન

**ગોલોકવાસી** વિ. [સં., પું.] મોક્ષ પામી ગોલોક-ધામમાં જઈ વસનારું. (પુષ્ટિ.) (૨) (લા.) મૃત્યુ પામેલું, અવસાન પામેલું, સદ્‌ગત, ગો. વા. (પુષ્ટિ.)

**ગોલોસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ, જટામાંસી

**ગોલ્ડ** ન. [અં.] સોનું, હિરણ્ય, કાંચન, કનક

**ગોલ્ડન** વિ. [અં.] સોનાનું બનાવેલું, સોનાનું. (૨) સોનાના જેવા રંગ અને ચળકાટવાળું, સોનેરી [સુવર્ણ-યુગ

**ગોલ્ડન એઇજ** સ્ત્રી. [અં.] (લા.) ભારે ચડતીનો સમય,

**ગોલ્ડન જ્યુબિલી** સ્ત્રી [અં.] વ્યક્તિ કે સંસ્થાને ૫૦ વર્ષ થતાં ઊજવાતો ઉત્સવ, સુવર્ણ-જયંતી

**ગોલ્ડન ફર્ન** પું. [અં.] એ નામનો એક રંગબેરંગી પાંદડાવાળો સુંદર છોડ [સોનાની ખાણોનો પ્રદેશ

**ગોલ્ડ-ફિલ્ડ** ન. [અં.] જ્યાંથી સોનું મળે તેવી જમીન,

**ગોલ્ડન સ્ટીલ** ન. [અં.] એલ્યુમિનિયમ અને કાંસાના મિશ્રણવાળું સોનેરી રંગનું લોખંડ [અંગ્રેજી રમત

**ગોલ્ફ** સ્ત્રી. [અં.] છેડે વાળેલા દંડાથી રમાતી દડાની એક

**ગોલ્લો¹** પું. [જુઓ 'ગોધલો,' લાઘવથી રૂપ] નાનો વાછડો. (૨) (લા.) માતાજીનો ચુસ્ત ભક્ત

**ગોલ્લો²** જુઓ 'ગોલૈયો.'

**ગોલ્લો³** પું. બારસાખ પાસેનો કમાડનો ભાગ

**ગોવડાવું** અ.ક્રિ. [રવા.] અપચાને લીધે પેટમાં ગડબડાટ થવો

**ગોવડાં** ન., બ.વ. [સં. ગો દ્વારા] બળદને મોઢે બાંધવામાં આવતી સૂતર કે સૂતળીની ગૂંથેલી જાળી, મોઢિયું

**ગો-વત્સ** પું. [સં.] વાછડો

**ગોવત્સ-દ્વાદશી** સ્ત્રી. [સં.] આસો વદિ બારસની તિથિ. (સંજ્ઞા.)

**ગો-વધ** પું. [સં] ગાય અને બળદની હત્યા, ગો-હત્યા

**ગોવધ-બંધી** (-બન્ધી) સ્ત્રી. [ + જુઓ 'બંધી.'] ગોહત્યા કરવાની મનાઈ

**ગોવરુ(-રું¹)** જુઓ 'ગોબરુ(-રું¹).'

**ગોવરું²** જુઓ 'ગોબરું.²'

**ગો-વર્ગ** પું. [સં.] ગો-જાતિ, ગાયોનો પ્રાણિ-વર્ગ. (૨) દસ હજાર ગાયોનું ટોળું કે ધણ

**ગો-વરણું** વિ. [સં. ગો-વર્ણ > વરણ + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.], **ગો-વર્ણું** વિ. [સં. ગો-વર્ણ + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ગાયના જેવા રંગવાળું, (મોટે ભાગે) ગૌરવર્ણું

**ગો-વર્ધન** પું. [સં.] મથુરા પ્રદેશમાં આવેલો એક પહાડ, ગિરિરાજ (જ્યાં અને જેની આસપાસના પ્રદેશમાં શ્રીકૃષ્ણની બાળક્રીડાઓ થયેલી મનાય છે.) (સંજ્ઞા.)

**ગોવર્ધન-ધર, ગોવર્ધન-ધારી** પું., બ.વ. [સં.] ગોવર્ધન પર્વતને ડાબા હાથની ટચલી આંગળીએ ધરી ઇંદ્રના પ્રકોપથી ગોપ-જનોને બચાવી લેનારા મનાયેલા શ્રીકૃષ્ણ. (સંજ્ઞા.)

**ગોવર્ધનનાથ, ૦જી** પું., બ.વ. [સં., + 'જી' માનવાચક] ગોવર્ધન પર્વત ઉપરથી પ્રગટ થવાને કારણે એના સ્વામી ગણાયેલ મૂર્તિરૂપમાં રહેલા શ્રીકૃષ્ણ (અત્યારે એ મૂર્તિ કે સ્વરૂપ નાથદ્વાર(રાજસ્થાન)માં બિરાજે છે ને ત્યાં વૈષ્ણવોનું એ તીર્થધામ છે.) (પુષ્ટિ.)

**ગોવર્ધન-પૂજા** સ્ત્રી. [સં.] શ્રીકૃષ્ણે ગોપજનોને માટે દિવાળીને વળતે દિવસ ઇંદ્રને બદલે ગોવર્ધનની પૂજા કરવાનો આરંભ કર્યો મનાય છે ત્યારથી કાર્તિક સુદિ એકમને દિવસે અન્નકૂટ ઉત્સવ પૂર્વે દરેક પુષ્ટિમાર્ગીય મંદિરમાં થતું એ પહાડના પ્રતીકનું પૂજન. (પુષ્ટિ.)

**ગોવર્ધન-યુગ** પું. [સં.] સ્વ. ગોવર્ધનરામ માધવરામ ત્રિપાઠી- ('સરસ્વતીચંદ્ર'ના લેખક)ની સાહિત્ય-પ્રવૃત્તિથી એમના ઈ.સ. ૧૯૧૪ માં અવસાન થયા સુધીનો ૧૮૮૬-૧૯૧૪ વચ્ચેનો સાહિત્ય-યુગ. (સંજ્ઞા.)

**ગોવવું** સ. ક્રિ. [સં. गुप्-गोप् > પ્રા. गोव; ખાસ રૂઢ નથી.] છુપાવવું. (૨) છેતરવું, ભમાવવું (૩) ફસાવવું

**ગો-વંશ** (-વંશ) પું. [સં.] ગાય-બળદની ઓલાદ

**ગોવંશ-વર્ધન** (-વંશ-) ન., **ગોવંશ-વૃદ્ધિ** (-વંશ-) સ્ત્રી. [સં.] ગાય-બળદની ઓલાદનો ઉછેર

**ગોવાઈ** વિ. [કર્ણાટકનું 'ગોવા' નગર કે પ્રદેશ + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ગોવાને લગતું. (૨) ગોવાનું રહીશ

**ગોવાગ(-ર)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [કર્ણાટકના 'ગોવા' નગર અને પ્રદેશમાંથી આવતી હોવાથી] ગોવાઈ આયા કે નોકરડી

**ગોવાગરું** વિ. [જુઓ 'ગોવાઈ,' 'ગોવા' + ફા. 'ગર્' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ગોવાનું રહીશ

**ગોવાણ** ન. અટકાવ. (૨) ગૂંચવાડો

**ગો-વાતી** પું. [સં. ગો દ્વારા] ગોવાળ, ગોકળી

**ગોવાની-ઝ** વિ. ['ગોવા' + પોર્ચુ. પ્રત્યય] ગોવાને લગતું, ગોવાનું રહીશ

**ગોવારણ** (-ણ્ય) જુઓ 'ગોવાગણ.' [બાજુનો ભાગ

**ગોવારિયો** પું. (ગાડામાં) ઊંટડાથી ઊધ સુધીનો નીચે

**ગોવારું¹** ન. [સં. गो દ્વારા] ગાયોનું ટોળું કે ધણ
**ગોવારું²** ન. ઠાઠમાઠ
**ગોવારું³** જુઓ 'ગોખરું.¹'
**ગોવાલ(-ળ)ણ** (-ણ્ય), -ણી સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોવાળ' + ગુ. 'અણ'-'અણી' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગોવાળની સ્ત્રી
**ગોવાવવું** જુઓ 'ગોવાવું'માં.
**ગોવાવું** અ. ક્રિ. વગોવાવું, નિંદાવું. **ગોવાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ગોવાળ** પું. [સં. गोपाल > પ્રા. गोवाल] ગાયોનો રખેવાળ, ગોપાલ
**ગોવાળણ** (-ણ્ય), -ણી જુઓ 'ગોવાલણ,'-'ણી.'
**ગોવાળ-બકરી** સ્ત્રી. [+જુઓ 'બકરી.'] એ નામની એક રમત
**ગોવાળિયો** પું. [જુઓ 'ગોવાળ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] જુઓ 'ગોવાળ.'
**ગોવાળી¹** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોવાળ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ગોવાળનો ધંધો (૨) (લા.) ઉછેર (બાળકોનો). (૩) દલાલી
**ગોવાળી²** પું. [જુઓ 'ગોવાળ' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ગોવાળ [પ્ર.] ગોવાળ. (વહાલમાં)
**ગોવાળીડો** પું. [જુઓ 'ગોવાળી²' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.
**ગોવાળું** ન. [જુઓ 'ગોવાળ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ગોવાળનો ધંધો. (૨) ગાયોનું ધણ. (૩) ગોવાળોનો વાસ. (૪) (લા.) ઉછેર (બાળકોનો), ગોવાળી [જુઓ 'ગોવાળ.'
**ગોવાળો** પું. [ જુઓ 'ગોવાળ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ]
**ગોવાંદરું** ન. [સં. गो-पद्रक- > પ્રા. गो-वद्दरअ-] ગાયોનો ગોંદરો. (૨) (સર્વસામાન્ય) પાદર
**ગો-વિક્રય** પું. [સં.] ગાય કે બળદનું વેચાણ
**ગો-વિષાણ** ન. [સં.] ગાય-બળદનું શિંગડું
**ગોવિંદ** (ગોવિન્દ) પું. [સં. गोपेन्द्र > પ્રા. गोविंद; મહાભારતના પ્રાચીનતમ ભાગમાં સં. તરીકે સ્વીકારાયા પછી ભાગવત પુરાણમાં गवाम् + इन्द्रः (ગાયોનો સ્વામી) એવી પણ સં. વ્યુત્પત્તિ] શ્રીકૃષ્ણનું એક નામ. (સંજ્ઞા.)
**ગોવિંદો** પું. [ + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ગોવિન્દ.' (પદ્યમાં.) [તિથિ. (સંજ્ઞા.)]
**ગોવિંદ-દ્વાદશી** (ગોવિન્દ-) સ્ત્રી. [ + સં.] ફાગણ સુદિ બારસની
**ગો-વૃંદ** (-વૃન્દ) ન. [સં.] ગાયોનું ટોળું કે ધણ
**ગો-વ્રજ** ન. [સં.] ગાયો અને ગોવાળોનો નેસડો. (૨) ધણ
**ગો-વ્રત** ન. [સં.] ગો-હત્યાના પ્રાયશ્ચિત્ત તરીકે કરવામાં આવતું એક વ્રત
**ગોવ્રતી** વિ. [સં., પું.] ગોવ્રત કરનારું [સાધુ વગેરે)
**ગોશ-પેચ** વિ. [ફા.] કાન ઢંકાઈ જાય એ રીતે બાંધેલ (પાઘડી
**ગોશ-બંદ** (બન્દ) પું. [ફા.] કાન ઉપર બાંધવાનો પટ્ટો
**ગોશા** પું. [ફા.] ખૂણો. (૨) એકાંત-સ્થાન
**ગોશા-નશીની** સ્ત્રી. [ફા.] એકાંતવાસ
**ગો-શાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [ફા.+સં.] ગાયોને બાંધવા-પાળવાની જગ્યા
**ગો-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] ગાયો-બળદો કેવી રીતે ઉછેરવાં એનો ખ્યાલ આપતી વિદ્યા
**ગો-શીતલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] શીતળાનો ચાલુ રોગ, ઓળિયા
**ગોશે-ગીરી** સ્ત્રી. [ફા.] એકાંત-વાસ
**ગોશે-દાર** વિ. [ફા.] ખૂણાવાળું

**ગોશ્ત** ન. [ફા.] ગોસ, માંસ, માટી, 'મટન'
**ગો-ષષ્ઠી** સ્ત્રી. [સં.] ફાગણ સુદિ છઠની તિથિ. (સંજ્ઞા.)
**ગો-ષ્ઠ** પું. [સં.] ગાયોને રહેવાનું સ્થાન, ગાયોનો વાડો, ગોઠડું
**ગોષ્ઠિ(-ષ્ઠી)** સ્ત્રી. [સં.] વાતચીત. (૨) એક ગેય પ્રકારની એકાંકી નાટ્ય-રચના. (નાટ્ય.)
**ગોષ્ઠિ(-ષ્ઠી)-મંડલ(-ળ)** (-મંડલ,-ળ) ન. [સં.] વાતચીત કરનારા ગોઠિયાઓની ટોળી [આનંદી વાતચીત
**ગોષ્ઠિ(-ષ્ઠી)-વિનોદ** પું. [સં.] મિત્રો વચ્ચેનો વાતચીતનો આનંદ,
**ગોષ્પદ** ન. [સં.] ગાય કે બળદનું પગલું. (૨) ગાય કે બળદના પગલાનો ભીની જમીનમાં પડતો ખાડો
**ગોસ¹** ન. [ફા. ગોશ્ત્] જુઓ 'ગોશ્ત.'
**ગોસ²** ન. સઢની નાચનું દોરડું-ફૂલમાં બંધાતા ડોણાની સામેનો સઢનો છેડો. (વહાણ.) (૨) એ દોરડું છોડી સુકાનને જમણી બાજુ કરવું એ. (વહાણ.)
**ગો-સત્ર** પું. [સં.] એ નામનો એક યજ્ઞ, ગો-મેધ
**ગોસ-રાખ** ન. [જુઓ 'ગોસ²' + 'રાખવું.'], **ગોસ-રાબ, -મ** [જુઓ 'ગોસ²' દ્વારા.] ચાલતા વહાણની ગતિ ધીમી કરવાની ક્રિયા. (વહાણ.)
**ગોસલાવવું** સ. ક્રિ. [રવા.] મન ઉપરથી કાઢી નાખવું
**ગો-સવ** પું. [સં.] એ નામનો એક યજ્ઞ, ગો-સત્ર, ગો-મેધ
**ગોસ-વાળો** પું. ઉપરથી જાડો અને નીચે પાતળો હીરા માણેક કે પન્નાનો અણી જેવો ઘાટ, સુજની ઘાટ
**ગો-સંવર્ધન** (-સંવર્ધન) ન. [સં.] ગાય-બળદનો ઉછેર
**ગોસાંઇય(-ચે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોસાંઈ' + ગુ. 'અ-(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગોસાંઈની સ્ત્રી
**ગો-સેવક** પું. [સં.] ગાયોનાં સેવા-પરિચર્યા-રક્ષણ વગેરે કરનારો નિઃસ્વાર્થી માણસ
**ગો-સેવા** સ્ત્રી-[સં.] ગાયોની સેવા-પરિચર્યા
**ગોસાંઈ** પું. [સં. गोस्वामिक- > પ્રા. गोसामिअ- 'ગાયોનો સ્વામી'-મોગલાઈમાં વ્યાપક થયેલો ગાયો પાળનારા આચાર્યો માટેનો ઇલકાબ] શ્રીવલ્લભાચાર્યના વંશજ આચાર્ય, ગોસ્વામી. (૨) ચૈતન્ય મધ્વ વગેરે સંપ્રદાયના તે તે આચાર્ય. (૩) શંકરાચાર્યના દશનામી શિષ્યોની પરંપરાના સંન્યાસીઓ પાછળથી ગૃહસ્થ થતાં એવા ગૃહસ્થ બાવાઓનો જ્ઞાતિવાચક શબ્દ : ગોસાંઈ બાવો, અતીત બાવો
**ગોસાંઈજી** જુઓ 'ગુસાંઈજી.' [વધરો
**ગોસો-ઘોસો** પું. વાદળાંથી છવાયેલો દિવસ, ધૂંધળો દિવસ,
**ગોસ્વામિની** સ્ત્રી. [સં.] ગોસ્વામીની પત્ની
**ગોસ્વામી** પું. [સં.] એક ઇલકાબ, જુઓ 'ગુસાંઈ'-'ગોસાંઈ.'
**ગો-હત્યા** સ્ત્રી.. [સં.] ગાય કે બળદનો વધ
**ગો-હત્યારું** વિ. [ + જુઓ 'હત્યારું.'] ગોહત્યા કરનારું ગો-ઘાતક
**ગોહવું** અ. ક્રિ. અંધારે અથડાવું. (૨) (લા.) મૂંઝાવું
**ગોહિ(-હે)લ¹** જુઓ 'ગૃહિલ.' [પાતળી લાકડી
**ગોહિલ²** (-લ્ય) સ્ત્રી. વણવાના સાધન તરીકે વપરાતી વાંસની
**ગોહિ(-હે)લ-વાડ** પું. [જુઓ 'ગોહિલ¹.' + 'વાડ.¹'] ગૃહિલ લોકોએ આવી જે પ્રદેશ ઉપર રાજ્ય કર્યું તે સૌરાષ્ટ્રનો પૂર્વ-દક્ષિણ પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.)

**ગોહિ(-હે)લવાડી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ગોહિલવાડને લગતું, ગોહેલવાડનું

**ગોળ**[1] જુઓ 'ગોલ[1]' (વર્તુલાત્મક). (૨) પું. જ્ઞાતિઓમાંનો જરા નાનો એક પેટા-સમૂહ (જેમાંનાઓમાં જ પરસ્પર કન્યાની લેવડદેવડ થતી.) [**૦ તોડવો** (રૂ. પ્ર.) જ્ઞાતિના પેટા-સમૂહની આમન્યા તોડી ગોળ બહાર કન્યાની લેવડ-દેવડ કરવી. **૦ બાંધવો** (રૂ. પ્ર.) કન્યાની લેવડ-દેવડ માટે જ્ઞાતિનો પેટા-સમૂહ અલગ કરવો]

**ગોળ**[2] (ગૉળ) પું. [સં. गुड] શેરડીના રસને ઉકાળીને બનાવેલો ઘટ્ટ પદાર્થ (ખાંડ-સાકરનું પૂર્વ રૂપ). [**૦ ખાવો** (રૂ. પ્ર.) સગાઈ કરવી. (૨) સ્વાર્થ સાધી લેવો. **૦ ચ-ઢા(-ઢા)વવો** (રૂ. પ્ર.) પ્રલોભનની વાત કરવી. (૨) છેતરવું. **૦નું ગાડું, ૦નું માટલું** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ વહાલી વસ્તુ. **૦નું ગાડું મળવું** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ ખુશાલી થવી. **૦ને પાણી નવડાવવું** (-નાવડાવવું) (રૂ. પ્ર.) નુકસાની આપવી. (૨) છેતરવું **૦ને પાણીએ નાહવું** (-નાઃવું)(**કે નાહી ના(-નાં)ખવું**) (-નાઃહી-) (રૂ. પ્ર.) આશા છોડી દેવી. (૨) છેતરવું. **-ળે વીંટાળેલી** (રૂ. પ્ર.) ઉપરથી મીઠી છેતરામણી વાત. **કોણીએ ગોળ** (કોણિયે ગૉળ) (રૂ. પ્ર.) મુશ્કેલ કામ]

**ગોળ-કેરી** (ગૉળ-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોળ[2]' + 'કેરી.'] સંભારમાં ગોળ નાખી કરવામાં આવેલું કેરીનાં સૂકવેલાં ફાડિયાંઓનું અથાણું [(લા.) પાકું નહિ તેવું અધકચરું કામ

**ગોળ-ગાભણું** (-ગાભ્યણું) ન. [જુઓ 'ગોળ[1]' + 'ગાભણું.']

**ગોળ-ગૂંદું** (ગૉળ-) ન. [જુઓ 'ગોળ[2]' + 'ગૂંદું'] સંભારમાં ગોળ સાથેનું સૂકવેલાં ગૂંદાંનું અથાણું અને એવું ગૂંદું

**ગોળ-ગોળ** વિ. [જુઓ 'ગોળ[1]'નો દ્વિર્ભાવ.] (લા.) મતલબ ન સમઝાય તેવું અસ્પષ્ટ

**ગોળ ગોળ**[2] (ગૉળ ગૉળ) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ગોળ[2]' દ્વિર્ભાવ.] મીઠાશભરી રીતે. [**૦ કરી ના(-નાં)ખવું** (રૂ. પ્ર.) મીઠું બોલી સામાને પિગળાવી દેવું]

**ગોળ-ઘન** વિ. [જુઓ 'ગોળ[1]' + સં.] સંપૂર્ણ રીતે ગોળ ગઠ્ઠો હોય તેવું

**ગોળ-ચકરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોળ[1]' + 'ચકરડી.'] (લા.) એ નામની એક રમત, ફેર-ફૂદડીની રમત

**ગોળ-ચું** (ગૉળ-ચું) ન. [જુઓ 'ગોળ[2]' દ્વારા.] જેમાં ગોળનું પ્રમાણ વધુ હોય તેવું અથાણું

**ગોળ-ચોપડી** (ગૉળ ચોપડી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોળ[2]'+'ચોપડવું' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ગોળ-પાપડી.'

**ગોળ-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [જુઓ 'ગોળ[1]' + સં.] (લા.) વારાફરતી જમણા-ડાબા પગને ચક્કરમાં ફેરવી કરવામાં આવતી દંડની કસરત, ચકર-દંડ

**ગોળ-ધાણા** (ગૉળ-) પું., બ.વ. [જુઓ 'ગોળ[2]' + 'ધાણા' કોઈ પણ માંગલિક પ્રસંગે ખવડાવવાના ગોળ અને ધાણા. [**૦ વહેંચવા** (વેઃચવા-) (રૂ. પ્ર.) આનંદ દર્શાવવો. (૨) સગાઈ કરવી]

**ગોળ-પાકચો** (ગૉળ-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોળ[2]' + 'પાકવું + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] (લા.) એ નામની એક રમત, ઘંટી-ખીલડો

**ગોળ-પાપડી** (ગૉળ-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોળ[2]' + 'પાપડી.'] (લા.) ઘઉંના લોટ ઘી અને ગોળના પકવાનના ઢાળેલા ટુકડા, સુખડું, સુખડી. [**૦નો દહાડો** (-દાઃડો) (રૂ. પ્ર.) સુખનો દિવસ. **૦ ભમરડો** (રૂ.પ્ર.) મૂર્ખ]

**ગોળ-મટોળ** વિ. [જુઓ 'ગોળ'-દ્વિર્ભાવ.] તદ્દન ગોળાકાર

**ગોળ-માણું** (ગૉળ-) ન. [જુઓ 'ગોળ[2]' દ્વારા.] ગોળની તદ્દન પ્રવાહી રાબ

**ગોળ-મેજી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોળ[1]' + 'મેજ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] મેજ ગોળાકાર ગોઠવાયેલાં હોય અને એના ઉપર સૌ પક્ષો સાથે બેસી વિચારણા કરે તેવી સભા કે પરિષદ

**ગોળ-લાકડી** જુઓ 'ગૂડા-લાકડી.' [નાનો ગોળો

**ગોળલો** પું. [જુઓ 'ગોળ' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**ગોળ-વસન** ન. [જુઓ 'ગોળ[1]' દ્વારા.] લગ્ન-પ્રસંગે કેટલીક હિંદુ જ્ઞાતિઓમાં નાની ઘંટી દળવાનો એક માંગલિક પ્રસંગ

**ગોળવી** સ્ત્રી. એ નામની એક ફૂલ-વેલ

**ગોળવું** ન. [જુઓ 'ગોળ' દ્વારા.] નાનો ગોળો. (૨) સ્ત્રીઓના કાંડાનું સોનાનું એક ઘરેણું. (૩) ઝાડનાં સુકાયેલાં થડ કે જાડી ડાળીનાં વેરેલાં અણઘડ ગોળવાંમાંનું પ્રત્યેક નંગ

**ગોળવો** પું. [જુઓ 'ગોળવું.'] ગોફણમાં ફેંકવાનો ગોળ પથરો કે ગોળો. (૨) ગોળ વળી કે વળાનો ટુકડો. (૩) મોતીનો ગોળ દાણો. (૪) ખાદ્ય મિષ્ટાન્નનો ગોળ લોંદો. (૫) માખણનો ગોળ લોંદો. (૬) સોડાના પાણીનો ગોળ સીસો [નામની એક દેશી રમત

**ગોળ-સાકર** (ગૉળ-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોળ[2]' + સાકર.'] એ

**ગોળ હિસાબ** પું. [જુઓ 'ગોળ[1]' + 'હિસાબ'] અડસટ્ટો, અંદાજ, શુમાર

**ગોળાઈ** જુઓ 'ગોલાઈ.'

**ગોળાઈ-માપક** જુઓ 'ગોલાઈ-માપક.'

**ગોળા-કડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોળો' + 'કડી.'] ગોળાને ગરમી આપતાં ફૂલે એ બતાવવા ઠંડા ગોળાના માપની કડી સહિતનો ગોળો, 'બૉલ ઍન્ડ રિંગ'

**ગોળાકાર, ગોળાકૃતિ** જુઓ 'ગોલાકાર.'

**ગોળા-ઢાંકણું** ન. [જુઓ 'ગોળો' + 'ઢાંકણું.'] પાણીના ગોળા ઉપરનું માટીનું કે ધાતુનું ઢાંકણ

**ગોળા-બંધ** (-બન્ધ) પું. [જુઓ 'ગોળો' + 'બંધ.'] બે અર્ધ ગોળ દડાનું એક પ્રાયોગિક સાધન. (પ.વિ.)

**ગોળાર્ધ** જુઓ 'ગોલાર્ધ.'

**ગોળાવડો** પું. વેજું વણવાનું સરાકીની આંટી ઉખાડવા વપરાતું લાકડાનું એક સાધન

**ગોળિયા-કેરી** (ગૉળિયા-) [જુઓ 'ગોળિયો' + 'કેરી.'] જુઓ 'ગોળ-કેરી.'

**ગોળિયો**[1] (ગૉળિયો) વિ., પું. [જુઓ 'ગોળ[2]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગોળનું ખાલી માટલું, ભીની માટી ધૂળ વગેરેનો પીંડો. (૨) ચાકી

**ગોળિયો**[2] પું. એ નામનું એક ઘાસ

**ગોળી** સ્ત્રી. [સં. गोलिका > પ્રા. गोलिआ] નાનો ગોળાકાર પદાર્થ. (૨) ઔષધ પીપરમીંટ વગેરેની ગુટિકા. (૩) લખોટી,

ઠેર. (૪) બંદૂક કે પિસ્તોલ વગેરેમાં નાખવાની સીસાની ઠેર. (૫) પાણી છાસ વગેરે રાખવાનું માટી કે ધાતુનું સહેજ સાંકડા મોંનું ગોળમટોળ વાસણ. [૦ ખાવી (રૂ. પ્ર.) બંદૂક કે પિસ્તોલથી આપઘાત કરવો. ૦ ચઢા(-ઢા)વવી (રૂ. પ્ર.) ગુદામાં ગ્લિસરીનની ગોળી ઘાલવી. ૦ ચાલવી (રૂ. પ્ર.) ગોળીબાર થવો. ૦નું પાણી સુકાવું (રૂ. પ્ર.) કુટુંબનાં માણસ ઓછાં થવાં-પૈસે ટકે ખુવાર થવું. ૦ બેસવી (-બેસવી) (રૂ. પ્ર.) નુકસાન થવું, ધક્કો પહોંચવો. ૦ મારવી (રૂ. પ્ર.) બંદૂક કે પિસ્તોલ ફોડી ઇજા કરવી. ૦ વાગવી (રૂ. પ્ર.) એકાએક અડચણ આવવી. (૨) માર્યા જવું]

ગોળીટો જુઓ 'ગોલીટો.'

ગોળીડું[1] ન. [જુઓ 'ગોળી' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] નાનું દૂધ દહીં વગેરેનું વાસણ.

ગોળીડું[2] ન. (તુચ્છકારમાં) ગોવાળ, ગોકળી

ગોળીલો પું. [જુઓ 'ગોળ[1]' દ્વારા.] લોખંડનો ગોળ માથાવાળો ખીલો

ગોળી-વાંસ સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોળી' + 'વાંસ.'] (લા.) છાસ કરી લીધા પછી ગોળી ફૂલ વાંસ-દાંડો વગેરે ગરમ પાણીથી સાફ કરવાની ક્રિયા

ગોળીંડું ન. [જુઓ 'ગોળ[1]' + 'ઈંડું' ત. પ્ર ] (લા.) નાનું ગોળવું. (૨) ફીંડલું, દોરા કે નાડાનો નાનો વીંટો

ગોળો પું. [સં. गोलक->પ્રા.गोलअ-] કોઈ પણ નાનો મોટો વર્તુલાકાર પદાર્થ. (૨) પીંડો. (૩) તોપ દ્વારા ફોડવાનો પિંડાકાર કે દીર્ઘાકાર પદાર્થ. (૪) ફાનસ કે વીજળીના દીવાનો પોટો. (૫) પેટમાં થતો વાયુનો ગોળાકાર. (૬) પાણી ભરવાનું ગોળીથી મોટું એવું જ ગોળાકાર સાધન. [૦ ગબડાવવો (રૂ. પ્ર.) ગપ ચલાવવી. (૨) વચમાં વિઘ્ન નાખવું. ૦ ચડ(-ઢ)વો (રૂ.પ્ર.) પેટમાં વાયુના ગોળાની હિલચાલ થવી. ૦ વાળવો (રૂ. પ્ર.) જેમનું તેમ કરી ઢાંકી દેવું. -ળે મારવું (રૂ. પ્ર.) હેરાન પરેશાન કરવું. (૨) ઉપેક્ષા કરી દૂર કરવું]

ગોળો-પિં(-પીં)ડાળો પું. [જુઓ 'ગોળો'+'પિં(-પીં)ડાળો.'] (લા.) ગોટો-પાંડો, ઊંધું-ચત્તું. (૨) ગોટાળો, સેળભેળ

ગોંટિયો (ગોંટયો) પું. ગામનો મુખી

ગોંડ (ગોણ્ડ) પું. [દે. પ્રા.] એ નામની વિંધ્ય પ્રદેશની એક વનવાસી પ્રજા અને એનો આદમી. (સંજ્ઞા.)

ગોંડલિ(-ળિ)યું (ગોંડ-) વિ. [સૌરાષ્ટ્રનું 'ગોંડલ(-ળ)' એક નગર + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર ] ગોંડળ બાજુ થતાં મરચાંની એક મીઠી જાત, ઘોલરિયું મરચું

ગોંડવાના (ગોણ્ડવાના) પું. [અં.] પ્રાચીન કાલમાં ભારતવર્ષને આવરીને રહેલો હતો તેવો એક વિશાળ ભૂભાગ. (સંજ્ઞા.)

ગોંડા (ગોંડા) સ્ત્રી. એ નામની એક મીઠી વેલ

ગોંડાળ (-ગોંડાળ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

ગોંડો (ગોંડો) પું. ટોપી ઉપરનું ગૂંથણીથી બનાવેલું ફૂમતું

ગોંદરું (ગોંદરું) ન., -રો પું. [સં. ग्रो-पद्रक>પ્રા. ग॰-अद्दरअ-, गो-द्दरअ-] ગામનું જ્યાં ગાયો ઊભી રહે તેવું પાદર

ગોંદલી(-ળી) (ગોં-) સ્ત્રી. ગોળ જાડું લાકડું

ગોંદો (ગોંદો) પું. [જુઓ 'ગૂંદવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] એઠવાડ, ફોદો. [૦ કરવો (રૂ. પ્ર.) બધું સેળભેળ કરી નાખવું]

ગોંધલ (ગોં-) પું. માતા ભવાની સમક્ષ કરવામાં આવતું પાંચ જણાનું એક સમૂહ-નૃત્ય. (૨) (લા.) ધાંધલ, ખોટી ધમાલ

ગોંધલી, (-ળી) (ગોં-) પું. ભીખ માગવાનો ધંધો કરનારી દક્ષિણ દેશ બાજુની ભિખારી જ્ઞાતિ અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

ગોંધવવું (ગોં-) જુઓ 'ગોંધવું. (૨) છાનું રાખી મૂકવું, છુપાવી રાખવું

ગોંધળી (ગોં-) જુઓ 'ગોંધલી.'

ગોંધવું (ગોંધવું) સ. ક્રિ. અંધિયાર જગ્યામાં પૂરી રાખવું. (૨) (લા.) મુસીબતમાં મૂકવું. ગોંધાવું (ગોં-) કર્મણિ., ક્રિ. ગોંધવવું, ગોંધાવવું (ગોં-) પ્રે., સ. ક્રિ.

ગોંધળ (ગોંધળ) પું. ગૂંચવણ, મૂંઝવણ. (૨) ગોટાળો, ઘાલમેલ. (૩) સેળભેળ, ખીચડો

ગોંધાવવું, ગોંધાવું (-ગોંધા-) જુઓ 'ગોંધવું'માં.

ગોંધિયારું (ગો-) ન. [જુઓ 'ગોંધવું' દ્વારા.] ગોંધાઈ મરાય તેવું અંધિયાર મકાન, નાનું અંધારિયું મકાન

ગોંફ (ગોંફ) પું. [સં. गुल्फ>પ્રા. गुप्फ] પગની એડી

ગૌ સ્ત્રી. [સં. गौः પું., સ્ત્રી.] ગાય (સમાસમાં સં. गो શબ્દ જ તત્સમ શબ્દોમાં હોય છે; गौ થી બતાવેલા શબ્દ તેથી અસિદ્ધ છે. એ રીતે ગૌ-ગ્રાસ, ગૌ-દાન, ગૌ-પાલક, ગૌ-બ્રાહ્મણ, ગૌ-બ્રાહ્મણ-પ્રતિપાલક, ગૌ-મુખ, ગૌ-મૂત્ર, ગૌ-શીતલા, ગૌ-સેવક, ગૌ-સેવા, ગૌ-હત્યા વગેરે શબ્દો અસિદ્ધ અને તેથી અશુદ્ધ ગણાય.)

ગૌ-ગ્રાસ પું. [સં. गो-ग्रास] જુઓ 'ગો-ગ્રાસ. ('ગૌ-ગ્રાસ' [અસિદ્ધ.)

ગૌ-ઘાતક વિ. [સં. गो-घातक] જુઓ 'ગો-ઘાતક.' (ગૌ-ઘાતક' અસિદ્ધ છે.)

ગૌચી, -છી સ્ત્રી. ઘાસનું મૂળિયું. (૨) ખાડો

ગૌડ પું. [સં.] ભારતવર્ષનો પૂર્વનો એક પ્રાચીન પ્રદેશ (બિહાર બંગાળાને આવરી લેતો). (સંજ્ઞા.) (૨) એ નામનો એક શાસ્ત્રીય રાગ, (જેના મિશ્રણથી 'ગૌડ મલાર' 'ગૌડ શ્યામ' 'ગૌડ સારંગ' જેવા રાગ થાય છે.) (સંગીત.)

ગૌડ-સારસ્વત પું. [સં.] ગૌડદેશમાંથી આવેલો સારસ્વત બ્રાહ્મણોનો એક ફિરકો. (સંજ્ઞા.)

ગૌડી [સં.] એ નામની એક શાસ્ત્રીય રાગિણી, ગોડી. (સંગીત.) (૨) એ પ્રકારની એક કાવ્યરીતિ (જેમાં સમાસ-ખચિત રચનાઓ હોય છે.) (કાવ્ય.)

ગૌણ વિ. [સં.] મુખ્ય ન હોય તેવું, અમુખ્ય, પેટામાં [સમાય તેવું

ગૌણ-તા સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] ગૌણ હોવાપણું

ગૌણાર્થ પું. [ + સં. अर्थ] મુખ્ય વાચિક નહિ તેવો અર્થ, લક્ષ્યાર્થ, લાક્ષણિક અર્થ. (કાવ્ય.)

ગૌણી સ્ત્રી. [સં.] લક્ષણાનો એક પ્રકાર, લક્ષ્યાર્થનો એક [પ્રકાર. (કાવ્ય.)

ગૌતમ પું. [સં.] એ નામનો એક પ્રાચીન ઋષિ. (સંજ્ઞા.) (૨) બુદ્ધ ભગવાનનું એક નામ. (સંજ્ઞા.) (૩) મહાવીર સ્વામીના ચૌદ ગણધરોમાંનો એક ગણધર. (સંજ્ઞા.) (૪) ન્યાયદર્શનના પુરસ્કારક એક ઋષિ. (સંજ્ઞા.) (૫) ગૌતમ ગોત્રનો સુપ્રસિદ્ધ મહાભારતીય યોદ્ધો, કૃપાચાર્ય. (સંજ્ઞા.)

ગૌતમી સ્ત્રી. [સં.] ગૌતમ ગોત્રના કૃપાચાર્યની બહેન (દ્રોણાચાર્યની પત્ની) કૃપી. (સંજ્ઞા.) (૨) ભારતવર્ષની એ નામની એક નદી, ગોદાવરી. (સંજ્ઞા.)

**ગૌ-મુખ** ન. [સં. गो-मुख] જુઓ 'ગો-મુખ.' ('ગૌ-મુખ' 'અસિદ્ધ છે.)
**ગૌમુખિયું** વિ. [જુઓ 'ગોમુખિયું.'] જુઓ 'ગોમુખિયું'
**ગૌમુખી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગોમુખી.'] જુઓ 'ગોમુખી.'
**ગૌમુખું** વિ. [જુઓ 'ગોમુખું.'] જુઓ 'ગોમુખું.'
**ગૌ-મૂત્ર** ન. [સં. गो-मूत्र] જુઓ 'ગો-મૂત્ર (ગૌ-મૂત્ર' અસિદ્ધ છે.)
**ગૌ-દાન** ન.[સં. गो-दान] જુઓ 'ગો દાન' ('ગૌ-દાન' અસિદ્ધ છે.)
**ગૌ-પાલક** વિ., પું. [સં. गो-पालक] જુઓ 'ગો-પાલક. ('ગૌ-પાલક' અસિદ્ધ છે.) [('ગૌ-બ્રાહ્મણ' અસિદ્ધ છે.)
**ગૌ-બ્રાહ્મણ** ન.,બ. વ. [સં. गो-ब्राह्मण] જુઓ 'ગો-બ્રાહ્મણ.'
**ગૌ-બ્રાહ્મણ-પ્રતિપાલક** વિ., પું. [સં. गो-ब्राह्मण-प्रतिपालक] જુઓ 'ગોબ્રાહ્મણ-પ્રતિપાલક.' (ગૌબ્રાહ્મણ-પ્રતિપાલક' અસિદ્ધ છે.)
**ગૌર** વિ. [સં.] ગુલાબી ઝાંયનું ધોળું, ગોરું
**ગૌર-તા** સ્ત્રી. [સં.] ગોરાપણું
**ગૌરવ** ન. [સં.] ગુરુ-તા, ગુરુપણું. (૨) મોટાઈ, મહત્તા. (૩) દીર્ઘતા, લંબાઈ. (૪) માન, આદર, (૫) (લા.) લપ.
**ગૌરવ-પૂર્ણ** વિ. [સં.] ગૌરવથી ભરેલું, મહત્તાવાળું
**ગૌરવ-પ્રદ** વિ. [સં.] ગૌરવ આપનારું, મહત્તાવાળું
**ગૌરવ-યુક્ત** વિ. [સં.] ગૌરવવાળું, મહત્તાવાળું
**ગૌર-વર્ણ** વિ. [સં.] ગોરા રંગનું. (૨) રૂપાળું
**ગૌરવ-વંત** (-વન્ત), -તું (-વન્તું) વિ. [સં. °वत् > પ્રા. °वंत + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.], **ગૌરવ-શાલી(-ળી)** વિ. [સં., પું.] ગૌરવવાળું, મહત્તાવાળું [લાગેલું કલંક
**ગૌરવ-હાનિ** સ્ત્રી. [સં.] ગૌરવને થયેલું નુકસાન, મોટાપણાને
**ગૌરવાન્વિત** વિ. [સં. + अन्वित] જુઓ 'ગૌરવ-યુક્ત.'
**ગૌરવાંકિત** (-વાઙ્કિત) વિ. [સં.+अङ्कित] ગૌરવ મળ્યું છે તેવું, મહત્તા મળી છે તેવું, મહત્તા પામેલું
**ગૌરવિત** વિ. [સં.] ગૌરવ પામેલું, જેને ગૌરવ મળ્યું છે તેવું,
**ગૌર-સ્વરૂપ** વિ. [સં.] ગૌરવર્ણું
**ગૌરાંગ** (ગૌરાઙ્ગ) વિ. [સં. + अङ्ग] ગૌર અંગોવાળું, રૂપાળું. (૨) યુરોપ અમેરિકાનું વાસી. (૩) પું. ગૌડિયા સંપ્રદાયના પુરસ્કારક ચૈતન્ય મહાપ્રભુનું એક નામ. (સંજ્ઞા.)
**ગૌરાંગ-દેવ** (ગૌરાઙ્ગ-) પું. [સં.](લા.) ઇંગ્લૅન્ડનો વાસી, અંગ્રેજ
**ગૌરાંગના** (ગૌરાઙ્ગના) સ્ત્રી. [સં. + अङ्गना,] **ગૌરાંગિની** (ગૌરાઙ્ગિની) સ્ત્રી.[સં. જુઓ' ગૌરાંગ.'], **ગૌરાંગી** ગૌરાઙ્ગી સ્ત્રી. [સં.] ગૌરવર્ણી સ્ત્રી. (૨) (લા.) અંગ્રેજ સ્ત્રી
**ગૌરી** સ્ત્રી. [સં.] ઉમા, પાર્વતી (શિવ-પત્ની). (૨) આઠ વર્ષની બાળા (સ્ત્રીઓનાં નામોને છેડે અર્થ વિના; જેમકે 'વિદ્યાગૌરી' 'કમળાગૌરી' વગેરે) [રુદ્ર, શિવ
**ગૌરી-કાંત** (-કાન્ત) પું. [સં.] ગૌરી-પાર્વતીના પતિ-મહાદેવ,
**ગૌરી-ચતુર્થીવ્રત** ન. [સં.] માઘ સુદિ ચોથના દિવસનું સ્ત્રીઓનું એક વ્રત. (સંજ્ઞા.) [ચોથની તિથિ. (સંજ્ઞા.)
**ગૌરી-ચોથ** (ચોથ્ય) સ્ત્રી. [ + જુઓ 'ચોથ.'] માઘ સુદિ
**ગૌરી-તનય** પું. [સં.] કાર્તિકેય, કાર્તિક સ્વામી. (૨) ગણપતિ, ગણેશ
**ગૌરી-તપોવ્રત** ન. [સં.] કાર્તિક માસની અમાસને દિવસે પાર્વતીના પૂજનને લગતું વ્રત. (સંજ્ઞા.)
**ગૌરી-નંદન** (-નન્દન) પું. [સં.] જુઓ 'ગૌરી-તનય.'
**ગૌરી-નાથ, ગૌરી-પતિ** પું. [સં.] જુઓ 'ગૌરી-કાંત.'
**ગૌરી-પુત્ર** પું. [સં.] જુઓ 'ગૌરી-તનય.'
**ગૌરી-પૂજન** ન., **ગૌરી-પૂજા** સ્ત્રી. [સં.] પાર્વતીનું પૂજન કરવાનું કુમારિકાઓનું એક ધાર્મિક કાર્ય, ગોર-પૂજ
**ગૌરી-વ્રત** ન. [સં.] 'ગૌરી-પૂજન'નું વ્રત
**ગૌરી-શંકર** (-શઙ્કર) પું [સં.] પાર્વતી સાથેના મહાદેવ. (૨) ન. હિમાલયનું એવરેસ્ટ (ગૌરીશિખરથી જરા નીચું બીજું) શિખર. (સંજ્ઞા.)
**ગૌરી-શિખર** ન. [સં.] હિમાલયનું સૌથી ઊંચું શિખર એવરેસ્ટ (કે. કા.) [(સંજ્ઞા.)
**ગૌરી-સપ્તમી** સ્ત્રી. [સં.] ભાદરવા સુદિ સાતમની તિથિ.
**ગૌરી-સુત** પું. [સં.] જુઓ 'ગૌરી-તનય.' [(૨) ગુજરાતી
**ગૌર્જર** વિ. [સં. गुर्जर માનીને સં.] ગુર્જર પ્રજાને લગતું.
**ગૌર્જરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ગૌર્જર.' સં.] પશ્ચિમ ભારતવર્ષનો એ નામનો અપભ્રંશનો એક પ્રાંતીય ભેદ. (સંજ્ઞા.) (૨) એ નામની એક રાગિણી. (સંગીત.) (૩) ગુજરાતી ભાષા. (સંજ્ઞા.)
**ગૌ-શીતલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં गो-शीतला] જુઓ 'ગો-શીતલા.' (આ 'ગૌ-શીતલા' અસિદ્ધ છે.)
**ગૌ-સેવક** વિ., પું. [સં. गो-सेवक] જુઓ 'ગો-સેવક.' (આ 'ગૌ-સેવક' અસિદ્ધ છે.) [અસિદ્ધ છે.)
**ગૌ-સેવા** સ્ત્રી. [સં. गो-सेवा] જુઓ 'ગો-સેવા.' (આ ગૌ-સેવા'
**ગૌ-હત્યા** સ્ત્રી.[સં गो-हत्या] જુઓ 'ગો-હત્યા.' (આ 'ગૌ-હત્યા' અસિદ્ધ છે.)
**ગૌ-હત્યારું** વિ. [જુઓ 'ગો-હત્યારું.'] જુઓ 'ગો-હત્યારું.'
**ગ્યાટ** સ્ત્રી. [અં. ગેઇટ્] પોલીસ-ચોકી, 'ગેઇટ'
**ગ્યારોલિનાઇટ** સ્ત્રી. [અં.] એ નામનું એક ખનિજ. (પ. વિ.)
**ગ્યાલિયમ** સ્ત્રી. [અં.] જસતવાળા પથ્થરોમાંથી નીકળતી એ નામની એક ધાતુ. (પ. વિ.) [ગંદો વાયુ]
**ગ્યાસ** પું. [અં. ગૅસ્] બળતણ વગેરેમાંથી નીકળતો એક
**ગ્યાસ-તેલ** ન. [ + જુઓ 'તેલ.' ], **ગ્યાસ-લેટ** ન. [ + અં. લાઇટ્] (લા.) જુઓ 'ઘાસલેટ.' [મરણ પામવું]
**ગ્યાળ** ન. નિર્વંશ. [૦ જવું, ૦ નીકળવું (રૂ. પ્ર.) નિર્વંશ
**ગ્રથન** ન. [સં.] ગૂંથવું એ, ગૂંથણી. (૨) રચના
**ગ્રથિત** વિ. [સં.] ગૂંથેલું. (૨) રચેલું
**ગ્રસન** ન. [સં.] કોળિયો કરી જવું એ, ગળી જવું એ, ઓગાળી જવું એ
**ગ્રસનીય** વિ. [સં.] ગળી જવા જેવું
**ગ્રસવું** સ. ક્રિ. [સં. ग्रस् તત્સમ] ગળી જવું, ઓગાળી જવું. (૨) ગ્રહણ કરવું (સૂર્ય-ચંદ્રનું). **ગ્રસાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ગ્રસાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ગ્રસાવવું, ગ્રસાવું** જુઓ 'ગ્રસવું'માં.
**ગ્રસિત, ગ્રસ્ત** વિ. [સં.] ગળી જવામાં આવેલું. (૨) ગ્રહણ કરવામાં આવેલું (સૂર્ય-ચંદ્ર). (૩) (લા.) ગરકાવ, મગ્ન, તલ્લીન, (૪) (રોગથી) ઘેરાયેલું
**ગ્રસ્તાસ્ત** પું. [સં. ग्रस्त + अस्त] ગ્રહણ થયું હોય એવી સ્થિતિમાં સૂર્ય કે ચંદ્રનું આથમી જવું એ, સઘરિયો અસ્ત

**ગ્રસ્તવ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'ગ્રસનીય.'
**ગ્રસ્તોદય** પું. [સં ग्रस्त + उदय] ગ્રહણ થયું હોય એવી સ્થિતિમાં સૂર્ય કે ચંદ્રનો ઉદય થવો એ, સધરિયો ઉદય
**ગ્રસ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'ગ્રસનીય.'
**ગ્રહ** પું. [સં.] પકડ, ગ્રહણ. (૨) મનમાં અમુક ઠરી ગયેલો—પૂર્વથી બંધાઈ ગયેલો અભિપ્રાય, પૂર્વગ્રહ, 'બાયસ.'(૩) આકાશમાંનો સૂર્ય અને એની આસપાસ ફરનાર મંગળ બુધ શુક્ર શનિ યુરેનસ નેપચ્યૂન હર્ષલ પૃથ્વી અને પૃથ્વીનો ઉપગ્રહ ચંદ્ર ઉપરાંત મનાયેલ રાહુ અને કેતુ. (જ્યો.) (૪) (લા.) ભાગ્યદશા. [૦ ઊતરવા (રૂ. પ્ર) માઠી દશા પૂરી થવી. ૦ કડણ થવા (રૂ. પ્ર.) માઠી દશા આવવી. ૦ કઠણ હોવા, ૦ ગામ જવા (-ગામ્ય-), ૦ ઘરેણે મૂકવા (રૂ. પ્ર.) માઠી દશા ચાલુ હોવી. ૦ પાધરા થવા (રૂ. પ્ર.) સારી દશા આવવી. ૦ પાધરા હોવા (રૂ. પ્ર.) સારી દશા ચાલુ હોવી. (૨) ધાર્યું કામ પાર પાડવું. ૦ બેસવા (બેસવા-) (રૂ. પ્ર.) માઠી દશા ચાલુ હોવી-થવી. ૦ મળવા, ૦ મળતા આવવા, ૦ મળતા હોવા (રૂ. પ્ર.) વરકન્યાના જન્મના ગ્રહોની સ્થિતિ એકબીજાને અનુકૂળ હોવી (જેનાથી બનાવ રહે). ૦ વાંકા થવા (રૂ.પ્ર.) માઠી દશા શરૂ થવી. ૦ વાંકા હોવા (રૂ. પ્ર.) માઠી દશા હોવી. ૦ સીધા હોવા (રૂ. પ્ર.) સારી દશા હોવી]
**ગ્રહ-કક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] તે તે ગ્રહને ફરવાની એની વર્તુલ-રેખા, ગ્રહોને સૂર્યની આસપાસ ફરવાનો માર્ગ
**ગ્રહ-ગણિત** ન. [સં.] આકાશીય ગ્રહોની ગતિને લગતું ગણિત, 'ઍસ્ટ્રોનૉમિકલ ઍરિથમેટિક'
**ગ્રહ-ગતિ** સ્ત્રી. [સં.] આકાશીય ગ્રહોની સૂર્યની આસપાસ ફરવાની ક્રિયા
**ગ્રહ-ચક્ર** ન. [સં.] જુઓ 'ગ્રહ-મંડલ.'
**ગ્રહણ** ન. [સં.] પકડવું એ. (૨) સ્વીકારવું એ. (૩) સમઝવું એ. (૪) સૂર્ય ચંદ્ર વગેરે ગ્રહોનું એકબીજાની આડે આવવું એ, આકાશીય તારાઓને તે તે ગ્રહનું આડે આવી જવું એ. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) લેવું. (૨) સ્વીકારવું. (૩) સમઝવું. ૦ લાગવું (રૂ. પ્ર.) સૂર્ય કે ચંદ્રને ચંદ્રનું અને પૃથ્વીનું આડે આવવું એ (જૂની માન્યતા પ્રમાણે રાહુ અને કેતુથી ગ્રહણ થવું)]
**ગ્રહણક-પત્ર** ન. [સં.] ગિરો-ખત, ગિરો-દસ્તાવેજ
**ગ્રહણ-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] સૂર્ય ચંદ્રનું ગ્રહણ થયાનો સમય, ગ્રહણ દરમ્યાનનો સમય
**ગ્રહણ-પર્વ કાલ(-ળ)** પું. [સં.] ગ્રહણનાં આરંભ અને છૂટવા વચ્ચેનો દાન-પુણ્ય કરવાનો મનાયેલો સમય
**ગ્રહણ-મોક્ષ** પું. [સં.] સૂર્ય-ચંદ્રનું ગ્રહણમાંથી છૂટા થવાનું
**ગ્રહણ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] સમઝી લેવાની શક્તિ, ધારણા-શક્તિ
**ગ્રહણ-શીલ** વિ. [સં.] ધારણ કરી લેવાની-સમઝવાની શક્તિવાળું, 'રિસેપ્ટિવ'
**ગ્રહણશીલ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ગ્રહણશીલપણું, 'રિસેપ્ટિવનેસ'
**ગ્રહણ સ્પર્શ** પું. [સં.] સૂર્ય-ચંદ્રનાં ગ્રહણ થવાનો આરંભ
**ગ્રહણાજ્ઞા** સ્ત્રી. [સં. + आज्ञा] પકડી લેવાની સરકારી આજ્ઞા, 'વૉરન્ટ'
**ગ્રહણાંત** (ગ્રહણા-ન્ત) પું. [સં. + अन्त] જુઓ 'ગ્રહણ-મોક્ષ.'
**ગ્રહણી** સ્ત્રી. [સં.] એ નામનો ઝાડાનો એક રોગ, અતીસાર, સંગ્રહણી
**ગ્રહ-દશા** સ્ત્રી. [સં.] જન્મકુંડળીમાં તે તે ગ્રહની સ્થિતિ. (જ્યો.) (૨) (લા.) સારી યા માઠી કુંડળીમાંની ગ્રહોની પરિસ્થિતિ. (જ્યો.) (૨) (લા.) દુર્દશા. [૦ બેસવી (-બૅસવી) (રૂ. પ્ર.) આપત્તિ આવી પડવી]
**ગ્રહ-દાન** ન. [સં.] જન્મકુંડળીમાંના તે તે ગ્રહનું ખરાબ પરિણામ ટાળવા માટે કરવામાં આવતું દાન
**ગ્રહ-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] જન્મકુંડળીમાંની તે તે ગ્રહની વેધક પરિસ્થિતિ (સારી યા નરસી). (જ્યો.)
**ગ્રહ-નિરીક્ષણ** ન., **ગ્રહ-નિરીક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] આકાશીય ગ્રહોની ગતિની યંત્ર વગેરે દ્વારા તપાસ કરવાની ક્રિયા
**ગ્રહ-પીડા** સ્ત્રી. [સં.] જન્મકુંડળીમાંના ખરાબ સ્થાનમાં પડેલા તે તે ગ્રહને લીધે થઈ માનવામાં આવતી તકલીફ
**ગ્રહ-પૂજન** ન., **ગ્રહ-પૂજા** સ્ત્રી. [સં.] ગ્રહોની પીડાજનક ક્રિયાની શાંતિ માટે કરવામાં આવતું તે તે ગ્રહનું અર્ચન-પૂજન
**ગ્રહ-બલ(-ળ)** ન. [સં.] જન્મકુંડળીમાંના તે તે ગ્રહની સુખ-કારક પરિસ્થિતિ. (જ્યો.) [(જ્યો.)
**ગ્રહ-ભાવ** પું. [સં.] જન્મકુંડળીમાંના તે તે ગ્રહની અસર.
**ગ્રહ-મખ** પું. [સં.] કુંડળીમાંના પ્રતિકૂળ ગ્રહોની ખરાબ દશામાંથી બચવા કરવામાં આવતો યજ્ઞ
**ગ્રહ-મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ,-ળ) ન. [સં.] સૂર્યની આસપાસ ફરતા આકાશીય ગ્રહોનું વર્તુળ, ગ્રહ-ચક્ર
**ગ્રહ-માર્ગ** પું. [સં.] જુઓ 'ગ્રહ-કક્ષા.'
**ગ્રહ-માલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ગ્રહ-મંડલ.'
**ગ્રહ-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] આકાશીય ગ્રહોની ગતિનો ખ્યાલ આપનારું યંત્ર
**ગ્રહ-રાજ** પું. [સં.] ગ્રહોનો રાજા—સૂર્ય
**ગ્રહ-યુતિ** સ્ત્રી. [સં.] કોઈ પણ બે કે વધુ ગ્રહોનું ઉત્તર-દક્ષિણ એક લીટીમાં આવી જવું એ. (જ્યો.)
**ગ્રહ-યોગ** પું. [સં.] ગ્રહોની અનુકૂળ કે પ્રતિકૂળ પરિસ્થિતિ (જન્મકુંડળીમાં). (જ્યો.)
**ગ્રહ-લાઘવ** ન. [સં.] ગણેશ દૈવજ્ઞનો ગ્રહોની ગતિ વિશે ખ્યાલ આપતો જ્યોતિષશાસ્ત્રનો એક ગ્રંથ. (સંજ્ઞા.)
**ગ્રહલાઘવી** વિ. [સં. ग्रह-लाघव + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.], **-વીય** વિ. [સં.] ગ્રહલાઘવ ગ્રંથના ગણિત પ્રમાણેનું
**ગ્રહવું** સ.ક્રિ. [સં. ग्रह्-તત્સમ] પકડવું. (૨) સ્વીકારવું. (૩) ધારણ કરવું, સમઝવું. **ગ્રહાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ગ્રહાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. [ખગો. (ખગોળ.)
**ગ્રહ-વિક્ષેપ** પું. [સં.] ગ્રહની કક્ષા અને ક્રાંતિવૃત્ત વચ્ચેનો
**ગ્રહ વેધ** પું. [સં.] આકાશમાં સૂર્ય ચંદ્ર વગેરે સાથે થતું તે તે ગ્રહનું પરસ્પર ઓળંગવું એ. (ખગોળ.)
**ગ્રહ-શાંતિ** (-શાન્તિ) સ્ત્રી. [સં.], **ગ્રહ-શાંતિક** (-શાન્તિક) ન. [સં.], **ગ્રહ-શાંતેક** (-શાન્તેક) ન. [સં. ग्रह-शान्तिक] જન્મકુંડળીમાં તે તે ભવનના વિઘ્ન કરતા મનાતા ગ્રહોની કર્મકાંડની રીતે કરવામાં આવતી શાંતિ-ક્રિયા
**ગ્રહ-ષડ્ભાંતર** (-ભાન્તર) ન. [સં.] ગ્રહો એકબીજાની સામે

હોય તે સમયની પૂરા ૧૮૦ અંશની સ્થિતિ. (ખગોળ.)
**ગ્રહ-સ્વર** પું. [સં.] રાગનો જેનાથી આરંભ થાય છે તે સ્વર. (સંગીત.)
**ગ્રહાધીન** વિ. [સં. ग्रह + अधीन] ગ્રહ કે ગ્રહોને વશ, જન્મકુંડળીમાંની ગ્રહની પરિસ્થિતિને પરવશ
**ગ્રહાવવું, ગ્રહાવું** જુઓ 'ગ્રહવું'માં.
**ગ્રહીતા** વિ. [સં., પું.] ગ્રહણ કરનારું
**ગ્રહેશ** પું. [સં. ग्रह + ईश] ગ્રહોનો સ્વામી—સૂર્ય
**ગ્રંથ** (ગ્રન્થ) પું [સં.] (ભૂર્જપત્રો કે તાડપત્રોના મધ્યમાં કાણું પાડી પરોવેલી દોરીથી પોથી જકડી બાંધવામાં આવતી ત્યારથી) પુસ્તક, પોથું. (૨) (લા.) ગ્રંથમાંનો વિષય. (૩) શીખ સંપ્રદાયનો ધર્મગ્રંથ, ગ્રંથસાહેબ. (સંજ્ઞા.)
**ગ્રંથ-કર્તા** (ગ્રન્થ-) વિ. [સં., પું.] પુસ્તકનું રચનાર, ગ્રંથકાર
**ગ્રંથ-કર્તૃત્વ** (ગ્રન્થ-) ન. [સં.] ગ્રંથનું રચનાર હોવાપણું
**ગ્રંથ-કર્ત્રી** (ગ્રન્થ-) વિ., સ્ત્રી. [સં] સ્ત્રી ગ્રંથકાર
**ગ્રંથ-કાર** (ગ્રન્થ-) વિ. [સં.] જુઓ 'ગ્રંથ-કર્તા.'
**ગ્રંથ-કીટ** (ગ્રન્થ-) પું. [સં.] (લા.) ગ્રંથોનું સતત વાચન કર્યા કરનાર માણસ
**ગ્રંથ-ગત** (ગ્રન્થ-) વિ. [સં.] પુસ્તકમાં લખેલું-લખાયેલું
**ગ્રંથ-જ્ઞાન** (ગ્રન્થ-) ન. [સં.] ગ્રંથમાં રહેલું જ્ઞાન. (૨) ગ્રંથ વાંચીને મેળવેલું અનુભવ વિનાનું જ્ઞાન [ભરાવવી એ
**ગ્રંથન** (ગ્રન્થન) ન., -ના સ્ત્રી. [સં.] ગૂંથવું એ. (૨) દોરી
**ગ્રંથ-નિર્વાચન** (ગ્રન્થ-) ન. [સં.] પુસ્તકનું વિવેચન
**ગ્રંથ-પઠન** (ગ્રન્થ-) ન. [સં.] ગ્રંથનો પાઠ કરવો—ગ્રંથનો અભ્યાસ કરવો એ [કસોટી કરનાર
**ગ્રંથ-પરીક્ષક** (ગ્રન્થ-) વિ. [સં.] ગ્રંથની ગુણદોષવિષયક
**ગ્રંથ-પરીક્ષા** (ગ્રન્થ-) સ્ત્રી. [સં.] ગ્રન્થની ગુણદોષવિષયક કસોટી
**ગ્રંથ-પાલ(-ળ)** (ગ્રન્થ-) પું. [સં.] ગ્રંથાલયમાં ગ્રંથોની વર્ગણી વગેરે કરી ગ્રંથોની લેવડ-દેવડ કરનારો અધિકારી પુરુષ, 'લાઇબ્રેરિયન'
**ગ્રંથ-પ્રકાશક** (ગ્રન્થ-) વિ. [સં.] ગ્રંથો છપાવી પ્રગટ કરનાર
**ગ્રંથ-પ્રકાશન** (ગ્રન્થ-) ન. [સં.] છપાયેલો ગ્રંથ જાહેરમાં મૂકવાની ક્રિયા
**ગ્રંથ-પ્રચાર** (ગ્રન્થ-) પુ. [સં.] ગ્રંથોનો ફેલાવો
**ગ્રંથ-પ્રચારક** (ગ્રન્થ-) વિ. [સં.] ગ્રંથોનો ફેલાવો કરનાર
**ગ્રંથ-પ્રશસ્તિ** (ગ્રન્થ-) સ્ત્રી. [સં.] ગ્રંથના અંતભાગમાં ગ્રંથ-કર્તાએ કે ગ્રંથની નકલ કરનારાએ પોતાના વિષયમાં આપેલી અથવા ગ્રંથ રચાવનાર કે નકલ કરાવનાર વિશેની આપેલી વિગતોનો ચિતાર
**ગ્રંથ-પ્રસિદ્ધિ** (ગ્રન્થ-) સ્ત્રી. [સં.] ગ્રંથની જાહેરાત. (૨) ગ્રન્થ-પ્રકાશન [રૂપ હોવાપણું
**ગ્રંથ-પ્રામાણ્ય** (ગ્રન્થ-) ન. [સં.] ગ્રંથ કે પુસ્તકનું આધાર-
**ગ્રંથ-ભંડાર** (ગ્રન્થ-ભણ્ડાર) પું. [સં. + જુઓ 'ભંડાર.'] હસ્તલિખિત ગ્રંથોનો સંગ્રહ સચવાયેલો હોય તેવું પુસ્ત-કાલય. (૨) લખેલાં-છાપેલાં પુસ્તકોનું પુસ્તકાલય
**ગ્રંથ-ભાષા** (ગ્રન્થ-) સ્ત્રી. [સં.] ગ્રંથના લેખનમાં પ્રયુક્ત થયેલી ભાષા, ગ્રંથની ભાષા
**ગ્રંથ-મણિ** (ગ્રન્થ-) પું. [સં.] ગ્રંથોમાં મણિરૂપ ઉત્તમ ગ્રંથ
**ગ્રંથ-માલા(-ળા)** (ગ્રન્થ-) સ્ત્રી. [સં.] એક જ સ્થાન કે સંસ્થા યા લેખક તરફથી પ્રસિદ્ધ થતા એક પછી એક ગ્રંથની હારમાળા
**ગ્રંથ-મુદ્રણ** (ગ્રન્થ-) ન. [સં.] ગ્રંથનું છાપકામ
**ગ્રંથ-રચના** (ગ્રન્થ-) સ્ત્રી. [સં.] ગ્રંથનું લેખન-સર્જન
**ગ્રંથ-રત્ન** (ગ્રન્થ-) ન. [સં.] ગ્રંથોમાં રત્નરૂપ ઉત્તમ ગ્રંથ
**ગ્રંથ-રાશિ** (ગ્રન્થ-) પું. [સં.] હસ્તલિખિત કે/અને છપાયેલા ગ્રંથોનો ઢગલો
**ગ્રંથ-લિપિ** (ગ્રન્થ-) સ્ત્રી. [સં.] દક્ષિણના હસ્તલિખિત ગ્રંથોમાં વપરાયેલી એ નામની એક ભારતીય લિપિ. (સંજ્ઞા.)
**ગ્રંથ-લેખન** (ગ્રન્થ-) ન. [સં.] ગ્રંથની રચના. (૨) ગ્રંથની નકલ કરવાની ક્રિયા [કે વિગત
**ગ્રંથ-વસ્તુ** (ગ્રન્થ-) ન. [સં.] ગ્રંથમાંની કથાના બીજ-રૂપ વાત
**ગ્રંથ-વિક્રેતા** (ગ્રન્થ-) પું. [સં.] ગ્રંથ વેચવાનો ધંધો કરનાર, 'બુક-સેલર'
**ગ્રંથ-વિવેચક** (ગ્રન્થ-), **ગ્રંથ-સમીક્ષક** (ગ્રન્થ-) વિ. [સં.] ગ્રંથમાંના વિષયના ગુણદોષની સમીક્ષા કરનાર
**ગ્રંથ-સમીક્ષણ** (ગ્રન્થ-) ન., **ગ્રંથ-સમીક્ષા** (ગ્રન્થ-) સ્ત્રી. [સં.] ગ્રંથોમાંના ગુણદોષનું અવલોકન, ગ્રંથાવલોકન, 'રિવ્યૂ'
**ગ્રંથ-સંકલન** (ગ્રન્થ-સઙ્કલન) ન., -ના સ્ત્રી. [સં.] ગ્રંથમાંના વિષયોની આંતરિક ગોઠવણી
**ગ્રંથ-સંગ્રહ** (ગ્રન્થ-સઙ્ગ્રહ) પું. [સં.] મેળવી મેળવી કરવામાં આવતો કે આવેલો ગ્રંથોનો જથ્થો
**ગ્રંથ-સાહેબ** (ગ્રંથ-) પું. [સં. + જુઓ 'સાહેબ.'] (લા.) શીખ સંપ્રદાયનો નાનક અને બીજા ભક્તોનાં ભજન-કીર્તનોના સમૂહરૂપી પૂજ્ય ગ્રંથ. (સંજ્ઞા.)
**ગ્રંથ-સૂચિ(-ચી)** (ગ્રન્થ-) સ્ત્રી. [સં.] ગ્રંથોની યાદી કે ટીપ
**ગ્રંથ-સ્થ,-સ્થિત** (ગ્રન્થ-) વિ. [સં.] ગ્રંથની અંદર લખેલું કે રહેલું [સર્વ અધિકાર, 'કૉપી-રાઇટ'
**ગ્રંથ-સ્વામિત્વ** (ગ્રન્થ-) ન. [સં.] ગ્રંથલેખન કે ગ્રંથ-પ્રકાશનના
**ગ્રંથાર્પણ** (ગ્રન્થા-) ન. [સં. + अर्पण] ગ્રંથ છપાવ્યા પછી કોઈ મોટા પુરુષ કે પ્રિય યા આદરણીય પુરુષને એનું અર્પણ કર્યાનું સૂચન કરતી ગ્રંથમાં આરંભના એક પૃષ્ઠમાં સૂચવાતી (હસ્તલિખિત પરિપાટીમાં ગ્રંથને અંતે અપાતી) અર્પણ-ક્રિયા
**ગ્રંથાલય** (ગ્રન્થા-) ન. [સં. + आलय, પું., ન.] ગ્રંથો વ્યવસ્થિત રાખવાનું સ્થળ, પુસ્તકાલય, 'લાઇબ્રેરી'
**ગ્રંથાવલિ(-લી, -ળિ, ળી)** (ગ્રન્થા-) સ્ત્રી. [સં. + आवलि, -ली] જુઓ 'ગ્રંથ-માલા.'
**ગ્રંથાવલોકન** (ગ્રન્થા-) ન. [સં. + अव-लोकन] ગ્રંથમાંના ગુણદોષની સમીક્ષા, ગ્રંથ-સમીક્ષા
**ગ્રંથાંતર** (ગ્રન્થાન્તર) ન. [સં. + अन्तर] બીજો ગ્રંથ
**ગ્રંથિ** (ગ્રન્થિ) સ્ત્રી. [સં., પું.] ગાંઠ. (૨) ગાંઠ પાસેનો સાંધો. (૩) શરીરમાં અમુક જાતનો રસ સ્રવતાં બંધાયેલો અવયવ
**ગ્રંથિક** (ગ્રન્થિક) પું. [સં.] જોશી
**ગ્રંથિ-જ્વર** (ગ્રન્થિ-) પું. [સં.] ગાંઠિયો તાવ, મરકી, 'પ્લેગ'

**ગ્રંથિત** (ગ્રન્થિત) વિ. [સં.] જુઓ 'ગ્રથિત.'

**ગ્રંથિ-બંધન** (ગ્રન્થિ-બન્ધન) ન. [સં.] ગાંઠ બાંધવાની ક્રિયા. (૨) વર-વધૂ કે પતિ-પત્નીની છેડાછેડી બાંધવાની ક્રિયા

**ગ્રંથિ-ભેદ** (ગ્રન્થિ-) પું. [સં.] ગાંઠ છોડવાની ક્રિયા

**ગ્રંથિ-ભેદક** (ગ્રન્થિ-) વિ. [સં.] ખીસા-કાતરુ

**ગ્રંથિ-ભેદન** (ગ્રન્થિ-) ન. [સં.] ગાંઠ છોડવાની ક્રિયા, ગ્રંથિ-ભેદ

**ગ્રંથિભેદનાસન** (ગ્રન્થિ-) ન. [સં. + आसन] યોગનાં ૮૪ આસનોમાંનું એક આસન. (યોગ.)

**ગ્રંથિ-રોગ** (ગ્રન્થિ-) પું. [સં.] શરીરમાં ગાંઠા થવાનો વ્યાધિ

**ગ્રંથિલ** (ગ્રન્થિલ) વિ. [સં.] ગાંઠવાળું

**ગ્રંથિ-વાત** (ગ્રન્થિ-) પું. [સં.] શરીરમાં જુદે જુદે સ્થળે લોહીની ગાંઠો થવાનો વાતરોગ, ગાંઠિયો વા. (૨) સાંધાનો વા, સંધિવા

**ગ્રંથોત્તમ** (ગ્રન્થોત્તમ) વિ. [સં. ग्रन्थ + उत्तम] શ્રેષ્ઠ ગ્રંથ

**ગ્રાઉન્ડ, ગ્રાઉંડ** (ગ્રાઉણ્ડ) ન. [અં.] જમીન, ભોં-તળિયું. (૨) રમત રમવાનું મેદાન. (૩) મુદ્દો

**ગ્રાન્ટ** (ગ્રાણ્ટ) સ્ત્રી. [અં.] બક્ષિસ, ભેટ. (૨) સરકાર વગેરે તરફથી મળતી દેણગી, અનુદાન. (૩) દાન-પત્ર

**ગ્રાફ** પું. [અં.] રેખા-લેખન, રેખાંકન

**ગ્રાફ-બુક** સ્ત્રી. [અં.] રેખાંકનની ચોરસ નાનાં નાનાં ખાનાંવાળી કોરી ચોપડી (જેમાં પછી રેખાંકન થાય.)

**ગ્રામ**[1] ન. [સં., પું., ન.] નગર કે પુરથી ખૂબ નાની—ગોઠડા કે નેસડાથી મોટી—વસાહત, ગામ. (૨) પું. સમૂહ, જથ્થો. (૨) સંગીતમાં મૂર્છનાના આશ્રયરૂપ સ્વરસમૂહ, (સંગીત.)

**ગ્રામ**[2] પું. [અં.] દશાંશ પદ્ધતિનું તોલાના આશરે અગિયારમાં ભાગનું વજન કરવાનું માપ (એ નામનો એકમ)

**ગ્રામ-અધિકારી** પું. [સં., સંધિ વિના] ગામનો મુખી

**ગ્રામ-ઉદ્યોગ** પું. [સં., સંધિ વિના] ગામને ઉપયોગી હુન્નર-ઉદ્યોગ, 'વિલેઇજ-ઇન્ડસ્ટ્રી'

**ગ્રામ-કંટક** (-કણ્ટક) પું. [સં.] (લા.) ગામમાં રહી આખા ગામને દુઃખ આપનાર માણસ, ગામનો કાંટો, ગામનો ઉતાર

**ગ્રામ-કેળવણી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'કેળવણી.'] ગામડાંને ઉપયોગી શિક્ષણ

**ગ્રામ-જન** ન. [સં., પું.] ગામડાનું માણસ, ગામડિયું

**ગ્રામ-જનતા** સ્ત્રી. [સં.] ગ્રામીણ જન-સમાજ, ગામડાંના લોક

**ગ્રામ-જીવન** ન. [સં.] ગામડાનું જીવન, ગામડામાં ગાળવામાં આવતું ગ્રામીણ જીવન

**ગ્રામ-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [સં.] ગામડાંનો વહીવટ, ગ્રામ-પંચાયતતંત્ર

**ગ્રામ-દેવ** પું. [સં.], ૦તા સ્ત્રી., પું. [સં., સ્ત્રી.] ગામડાંમાં પૂજાતો દેવ, ગામનો રખેવાળ દેવ, ખેતરપાળ

**ગ્રામ-દેવી** સ્ત્રી. [સં.] ગામડાંની રક્ષક મનાતી દેવી

**ગ્રામ-દ્વાર** ન. [સં.] ગામનો ઝાંપો કે દરવાજો

**ગ્રામ-પતિ** પું. [સં.] ગામનો મુખી, ગામનો પટેલ, ગામેતી

**ગ્રામ-પશુ** ન. [સં., પું.] ગામડામાં ઉછેરવામાં આવતું તે તે ઢોર

**ગ્રામ-પંચ** (-પઞ્ચ) ન. [સં. ग्राम-, વિ. 'પંચ' શબ્દ 'પાંચનો સમૂહ' અર્થમાં ગુ. માં રૂઢ થયો છે.], **ગ્રામ-પંચાયત** (-પંચાયત) સ્ત્રી. [સં. ग्राम + જુઓ 'પંચાયત.'] તે તે ગામડાનો વહીવટ કરનારું ચૂંટાયેલા પ્રતિનિધિઓનું તંત્ર

**ગ્રામ-પ્રજા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ગ્રામ-જન.'

**ગ્રામ-મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ,-ળ) ન. [સં.] જુઓ 'ગ્રામ-પંચ.'

**ગ્રામ-માર્ગ** પું. [સં.] ગામડાંઓમાં જવાનો તેમ ગામડાંમાંનો રસ્તો

**ગ્રામ-રક્ષક** પું. [સં.] તે તે ગામડાનું રક્ષણ કરનાર, પસાયતો [પોલીસ, પોલીસ-પટેલ, કોટવાળ

**ગ્રામ-વિકાસ** પું. [સં.] ગામડાંની દરેક પ્રકારની ખિલવણી

**ગ્રામ-વિદ્યાપીઠ** સ્ત્રી. [સં., ન.] ગામડાંના જીવનને ખ્યાલમાં રાખી જ્યાં શિક્ષણ આપવાની વ્યવસ્થા હોય તેવું વિશ્વ-વિદ્યાલય, 'રૂરલ યુનિવર્સિટી'

**ગ્રામ-વિસ્તાર** પું. [સં.] ગામડાંની વસ્તીવાળો પ્રદેશ

**ગ્રામ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ગ્રામ-જીવન તરફનું વલણ

**ગ્રામ-શાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] તે તે ગામડાની નિશાળ

**ગ્રામ-શિક્ષક** પું. [સં.] ગામડાની નિશાળનો તે તે શિક્ષક

**ગ્રામ-શિક્ષણ** ન. [સં.] જુઓ 'ગ્રામ-કેળવણી.'

**ગ્રામ-શિક્ષિકા** સ્ત્રી. [સં.] ગામડાની તે તે સ્ત્રી શિક્ષક

**ગ્રામ-સભા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ગ્રામ-પંચ.'

**ગ્રામ-સમાજ** પું. [સં.] ગામડાંના લોક, ગ્રામ-જનતા

**ગ્રામ-સંકટ** (-સઙ્કટ) ન. [સં.] આખા ગામ ઉપર આવી પડેલી આફત

**ગ્રામ-સંગઠન** (-સઙ્ગઠન) ન. [સં. + જુઓ 'સંગઠન.'] ગામડાંના જીવનને એકરાગ કરવાનું કાર્ય

**ગ્રામ-સંસ્થા** (-સંસ્થા) સ્ત્રી. [સં.] ગામડામાં કામ કરતું મંડળ, 'રૂરલ ઇન્સ્ટિટ્યૂશન'. (૨) જુઓ 'ગ્રામ-પંચ.'

**ગ્રામ-સાહિત્ય** ન. [સં.] ગામડાંમાં પ્રચલિત લોકસાહિત્ય, 'ફોક-લિટરેચર'

**ગ્રામ-સિંહ** (-સિંહ) પું. [સં.] (લા.) કૂતરું

**ગ્રામ-સુધાર** પું. [સં. ग्राम + જુઓ 'સુધાર.'], -રણા સ્ત્રી. [+ જુઓ 'સુધારણા.'] ગામડાંઓને સુધારવાની કામગીરી

**ગ્રામ-સેવક** પું. [સં.] ગામડાંમાં સેવા કરનારો તે તે માણસ

**ગ્રામ-સેવા** સ્ત્રી. [સં.] ગામડાંમાં કરવામાં આવતી લોકોની સેવા

**ગ્રામાચાર** પું. [સં. ग्राम + आ-चार] ગામની રૂઢિ પ્રમાણેની રીતભાત

**ગ્રામાધ્યક્ષ** પું. [સં. ग्राम—अध्यक्ष] ગામનો મુખી, પટેલ

**ગ્રામાંતર** (ગ્રામાન્તર) ન. [સં. ग्राम + अन्तर] બીજું ગામ. (૨) એક ગામથી બીજે ગામ જવાનો પ્રવાસ, ગામતરું

**ગ્રામીણ** વિ. [સં.] ગામડામાં વસતું, ગામડિયું. (૨) ગામડાને લગતું

**ગ્રામીણ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ગ્રામીણ હોવાપણું

**ગ્રામીય** વિ. [સં.] ગામડાનું, ગામડાને લગતું, ગ્રામીણ

**ગ્રામોદ્યોગ** પું. [સં. ग्राम + उद्योग] જુઓ 'ગ્રામ-ઉદ્યોગ.'

**ગ્રામોફોન** ન. [અં.] થાળી (રેકર્ડ) ચડાવીને વગાડવાનું એક જાતનું વિદેશી પ્રકારનું વાદ્ય, તાવડી-વાજું

**ગ્રામ્ય** વિ. [સં.] અસભ્ય, નહિ સુધરેલું. (૨) અશ્લીલ, ભૂંડું. (નોંધ 'ગ્રામીણ'-'ગ્રામીય'ના અર્થમાં 'ગ્રામ્ય' ન વાપરી શકાય.)

**ગ્રામ્ય-તા** સ્ત્રી. [સં.] ગ્રામ્ય હોવાપણું, અશ્લીલ-તા

**ગ્રાવા** પું. [સં.] પથ્થર, પથરો, પાણો
**ગ્રાવીય** ન. [સં.] એ નામની એક ધાતુ, 'લીથિયમ.' (પ. વિ.)
**ગ્રાસ** પું. [સં.] કોળિયો. (૨) ગ્રહણને કારણે સૂર્ય અને ચંદ્રનો ઢંકાયેલો ભાગ. (૩) જુઓ 'ગરાસ.'
**ગ્રાહ** પું. [સં.] પકડવું એ, ગ્રહ. (૨) પાણીનું એક હિંસક પ્રાણી, મગર, ઝૂડ
**ગ્રાહક** વિ. [સં.] પકડી લેનાર. (૨) સમઝી લેનાર. (૩) સ્વીકારી લેનાર. (૪) પું., ન. દુકાનમાં જઈ વસ્તુ ખરીદ કરનાર, ઘરાક, 'કસ્ટમર'
**ગ્રાહક-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] ગ્રહણ-શક્તિ, ધારણા-શક્તિ
**ગ્રાહક-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ગ્રહણ કરવાનું વલણ કે લાગણી
**ગ્રાહક-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ગ્રહણ કરવાની-સમઝી લેવાની શક્તિ
**ગ્રાહક-સંબંધ** (-સમ્બન્ધ) પું. [સં.] ઘરાકો સાથેનો સંબંધ
**ગ્રાહા** સ્ત્રી. [સં.] મગરની માદા [સમઝી લીધેલું
**ગ્રાહિત** વિ. [સં.] ગ્રહણ કરાવેલું, સામાને ગળે ઉતરાવેલું,
**ગ્રાહી** વિ. [સં., પું.] પકડી લેનારું. (૨) કબજિયાત કરનારું (સમાસને અંતે 'પકડનારું;' જેમકે 'ગુણગ્રાહી' 'દોષગ્રાહી' વગેરે.) (૩) પું. એ નામનો એક છંદ. (પિં.)
**ગ્રાહ્ય** વિ. [સં.] પકડવા જેવું. (૨) સ્વીકારવા જેવું. (૩) સમઝવા જેવું
**ગ્રાહ્ય-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] ગ્રાહ્ય હોવાપણું
**ગ્રાહ્યાગ્રાહ્ય** વિ. [સં. ગ્રાહ્ય + અ-ગ્રાહ્ય] ગ્રહણ કરવા જેવું અને ન ગ્રહણ કરવા જેવું
**ગ્રિડ** સ્ત્રી. [અં.] વીજળીના વાલ્વમાં વપરાતી તારની જાળી. (૨) વીજળી ઉત્પન્ન કરનારાં જુદાં જુદાં યંત્રાલયોનું જોડાણ કરનારી પદ્ધતિ
**ગ્રીક** વિ. [અં.] (યુરોપમાં આવેલા) ગ્રીસ દેશને લગતું, ગ્રીસ દેશનું (૨) સ્ત્રી. ગ્રીસ દેશની ભારતયુરોપીય કુળની ભાષા. (સંજ્ઞા.)
**ગ્રીઝ** ન. [અં.] પ્રાણીઓની ચરબી. (૨) યંત્રનાં ફરતાં ચક્રો બોલ વગેરેને ઘસાતાં અટકાવવા નાખવામાં આવતો તેલી ઘટ્ટ પદાર્થ
**ગ્રીવ** પું. [સં.] સંગીતનો એક અલંકાર. (સંગીત.)
**ગ્રીવા** સ્ત્રી. [સં.] ડોક, ગરદન, કંઠનો બહારનો ભાગ, ગળાનો બહારનો ભાગ
**ગ્રીવા-પૃષ્ઠ** ન. [સં.] ડોકની પાછળનો ભાગ
**ગ્રીવા-પ્રદેશ** પું. [સં.] ડોકનો ભાગ, ગરદન
**ગ્રીવા-ભંગ** (-ભઙ્ગ) પું. [સં.] પાછળ નજર કરવા ડોકને વાળવાની ક્રિયા [રજ્જુની ઉપરની અણી કે ટોચ
**ગ્રીવા-વંશ** (-વંશ) પું.) પું. [સં.] ડોકમાં પહોંચતી કરોડ-
**ગ્રીષ્મ** પું., સ્ત્રી. [સં., પું.] ઉનાળાની ઋતુ, ઉનાળો
**ગ્રીષ્માંત** (ગ્રીષ્માન્ત) પું. [સં. + અન્ત] ઉનાળાનો અંતભાગ, વર્ષાઋતુનો આરંભ
**ગ્રીસ** પું. [અં.] યુરોપનો એશિયાની સરહદ તરફનો એક પ્રદેશ, યૂનાન દેશ. (સંજ્ઞા.)
**ગ્રૂપ** ન. [અં.] સમૂહ, ટોળું
**ગ્રેઇટ-પ્રાઇમર, ગ્રેઇટ-પ્રીમિયર,** પું. [અં.] સોળ એમના માપનો મુદ્રણ માટેનો ટાઇપ કે બીબું, ગ્રેટ-પ્રીમિયર
**ગ્રેઇટ-બ્રિટન** ન., પું. [અં.] યુરોપને વાયવ્ય ખૂણે બેટના સ્વરૂપમાં આવેલો ઇગ્લૅન્ડ સ્કૉટલૅન્ડ અને આયર્લૅન્ડનો સંયુક્ત પ્રદેશ, ગ્રેટ-બ્રિટન. (સંજ્ઞા.)
**ગ્રેઇટ મુઘલ, ગ્રેઇટ મોગલ** પું. [અં. + જુઓ 'મુઘલ'-'મોગલ.'] એ નામનો એક પ્રખ્યાત હીરો. (સંજ્ઞા.)
**ગ્રેઇડ** પું. [અં.] પાયરી, પદવી, દરજ્જો. (૨) અનુક્રમ. (બેઉ 'ગ્રેડ')
**ગ્રેઇન** પું. [અં.] અનાજનો દાણો. (૨) અનાજ. (૩) એક ઘઉંભાર જેટલું વજન (ત્રણે 'ગ્રેન.')
**ગ્રેઇપ** સ્ત્રી. [અં.] દ્રાક્ષ
**ગ્રેઇપ-વૉટર** ન. [અં.] દ્રાક્ષનું પાણી
**ગ્રેઇસ** સ્ત્રી. [સં.] કૃપા, મહેરબાની, રહેમ
**ગ્રૅચ્યુઇટી** સ્ત્રી. [અં.] ઉંમરે પહોંચતાં નોકરીની મુદત પૂરી થયે આપવામાં આવતી વધારાની બક્ષિસ
**ગ્રૅજ્યુએટ** પું., સ્ત્રી, [અં.] વિશ્વવિદ્યાલયની કૉલેજના અભ્યાસને અંતે મળતી પદવી ધારનાર પુરુષ કે સ્ત્રી, સ્નાતક (જુદી જુદી શાખાઓ પ્રમાણે 'બી. એ.' 'બી.એડ.' 'બી. કૉમ.' 'બી. એસસી.' 'બી. ઇ.' 'બી. એજી.' 'બી-ફાર્મ.' 'એમ. બી., બી. એસ.' વગેરે પદવી પામનાર)
**ગ્રેઇટ-પ્રાઇમર, ગ્રેટ-પ્રીમિયર** જુઓ 'ગ્રેઇટ-પ્રાઇમર.'
**ગ્રેડ** જુઓ 'ગ્રેઇડ.'
**ગ્રેન** જુઓ 'ગ્રેઇન.'
**ગ્રેટ-બ્રિટન** જુઓ 'ગ્રેઇટ-બ્રિટન.' [ભીંઢ પથ્થર
**ગ્રેનાઇટ** પું. [અં.] આગ્નેય પ્રકારનો અડદિયો પથ્થર, કાળ-
**ગ્રૅફાઇટ** પું. [અં.] સીસાપેન બનાવવામાં કામ લાગતો કોલસાની જાતનો નરમ પથ્થર, કાળું હળવું સીસું, 'પ્લમ્બેગો'
**ગ્રૅફોલૉજી** સ્ત્રી. [અં.] હસ્તાક્ષર ઉપરથી માણસનાં ચાલચલગત સ્વભાવ લાયકાત વગેરે જાણવાની વિદ્યા
**ગ્રૅવલ** પું. [અં.] પથ્થરની સડક ધાબાં વગેરેના કામમાં વપરાતી મોટી કપચી
**ગ્રૅવિટી** સ્ત્રી. [અં.] ગુરુત્વાકર્ષણ
**ગ્રેસ** જુઓ 'ગ્રેઇસ.'
**ગ્રે-હાઉન્ડ** પું. [અં.] તીવ્ર નજરવાળો એક શિકારી કૂતરો
**ગ્રૈવેયક** ન. [સં.] કંઠમાં પહેરવાનું ઘરેણું
**ગ્રૉસ** વિ. [અં.] જેમાંથી ખર્ચ વગેરે બાદ નથી થયા તેવું વેચાણ ને ધંધામાંથી થતું કે થયેલું (આવક.) (૨) ન. બાર ડઝન કે ૧૪૪ નંગોનો સમૂહ કે જથ્થો
**ગ્લહ** પું. [સં.] પાસો (જુગારનો). (૨) જુગારમાં રમવા મૂકવામાં આવતી વસ્તુ
**ગ્લાઇકોજન** જુઓ ગ્લીકોજન.
**ગ્લાઇડર** ન. [અં.] એન્જિન વિનાનું વિમાન [થાકેલું
**ગ્લાન** વિ. [સં.] ખિન્ન, ઉદ્વિગ્ન, (૨) ઉત્સાહ વિનાનું. (૩)
**ગ્લાનિ** સ્ત્રી. [અં.] ખેદ, ઉદ્વેગ. (૨) ઉત્સાહનો અભાવ. (૩) થાક
**ગ્લાનિ-કર, ગ્લાનિ-કારક** વિ. [સં.] ગ્લાનિ કરનારું
**ગ્લાસ** પું. [અં.] કાચ. (૨) કાચનો અથવા કોઈ પણ ધાતુનો લોમો પ્યાલો
**ગ્લાસ-વેર** પું. [અં.] કાચનો સામાન
**ગ્લીસરિન** ન. [અં.] ગળ્યા સ્વાદનો એક રેચક રાસાયણિક પદાર્થ-તેલ તેમજ ચરબી વગેરેમાંથી કાઢવામાં આવતો. (ર. વિ)

**ગ્લીકોજન** પું. [અં.] પ્રાણિજ સ્ટાર્ચ. (ર. વિ.)
**ગ્લુકોઝ** પું., ન. [અં.] સાકર જેવો એક ગળ્યો શુદ્ધ કરેલો પદાર્થ. (ર. વિ.). (૨) શરીરમાં લોહીમાં રહેલો એક ગળ્યો પદાર્થ
**ગ્લૂ** જુઓ 'ગ્લ્યૂ.'
**ગ્લેઇઝ, ગ્લેઝ** પું. [અં.] સફાઈવાળી લીસી સપાટી
**ગ્લેઇઝિંગ, ગ્લેઝિંગ** (-ઝિઙ્ગ) ન. [અં.] સપાટીને લીસી કરવાની ક્રિયા [કરનારો તે તે પિંડ
**ગ્લૅન્ડ** સ્ત્રી. [અં.] શરીરમાંનો કોઈપણ પ્રકારનો રસ ઉત્પન્ન
**ગ્લેશિયર** પું. [અં.] બરફનો ખસતો તે તે પહાડ
**ગ્લૉટિસ** ન. [અં.] કંઠની બારી, કંઠ-દ્વાર
**ગ્લોબ** પું. [અં. કાચનો] વીજળીનો પોટો. (૨) પૃથ્વીનો ગોળો
**ગ્લ્યૂ** પું. [સં.] સરેશ, ચામ-રસ
**ગ્લોબ્યુલર** વિ. [અં.] ગોળાકાર
**ગ્વાલ** પું. [गोपाल > પ્રા. गोवाल નું વ્રજ.] ગોપ, ગોવાળ. (૨) પુષ્ટિમાર્ગીય મંદિરોમાં ત્રીજે વનમાં શ્રીકૃષ્ણ ગાયો ચરાવવા જાય એવો ખ્યાલ આપતો દર્શન-પ્રકાર. (પુષ્ટિ.)
**ગ્વાલ-ભોગ** પું. [+ સં.] ગ્વાલનાં દર્શન ખૂલે તે પહેલાં ધરવામાં આવતી ખાદ્ય સામગ્રી. (પુષ્ટિ.)
**ગ્વાલ-મંડલી(-ળી)** (-મણ્ડલી,-ળી) સ્ત્રી. [+ સં.] ગોપાળોનું મંડળ, ગોપબાલકોનું મંડળ, શ્રીકૃષ્ણના સખાઓની ટોળી. (૨) વૈષ્ણવોએ પોતે સેવા ન કરી શકતાં પુષ્ટિમાર્ગીય મંદિરોમાં પધરાવેલાં ઠાકોરજીનાં સ્વરૂપોનો સમૂહ. (પુષ્ટિ.)
**ગ્વાલેરી** વિ. [મધ્યપ્રદેશનું 'ગ્વાલિયર' નગર + 'ઈ' ત. પ્ર.] ગ્વાલિયરને લગતું. (૨) સ્ત્રી. એ નામની ગ્વાલિયરના પ્રદેશની એક ભાષા કે બોલી, માળવી. (સંજ્ઞા.)




**ઘ** પું. [સં.] ભારતીય-આર્ય વર્ણમાળાનો કંઠ્ય ઘોષ મહાપ્રાણ વ્યંજન
**ઘઉં** (ઘૅાં) પું. [સં. गोधूम > પ્રા. गोहूम] જવના પ્રકારનું જવથી મોટા દાણાનું જાણીતું ધાન્ય. [૦ના રોટલા (રૂ. પ્ર.) સારી વસ્તુ. ૦ ભરવા જવું (રૂ.પ્ર.) અવસાન પામવું. ૦ ભેગો(-ગા) ચીલો (રૂ. પ્ર.) સારા માણસની છાયામાં બૂરો પણ સારો]
**ઘઉં-આળું** (ઘૅાં-આળું) ન. [+ ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] ઘઉંના સૂકા છોડના ટુકડા કરી એમાં ગોળ ભેળવી ઢોરને ખવડાવવા માટેનું ગોતું
**ઘઉંનાં ગાડાં પોસ પોસ** સ્ત્રી. [વા. પ્ર.] એ નામની એક રમત
**ઘઉં-પૂર** (ઘૅાં-પૂર) વિ. [+ 'પૂરવું.'] ઘઉંના એક દાણાના વજન જેટલું [પગમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું
**ઘઉંલાં** (ઘૅાંલાં) ન., બ. વ. [જુઓ 'ઘઉંલું.'] સ્ત્રીઓને
**ઘઉંલી** (ઘૅાંલી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘઉંલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કરાળ જમીનમાં ઊગતું એક ઊંચા પ્રકારનું ઘાસ
**ઘઉંલું** (ઘૅાંલું) વિ. [+ ગુ. 'લું' ત. પ્ર.] ઘઉંના રંગ જેવું, ઘઉંવર્ણું. (૨) ન. ઘઉંને ખાંડીને બનાવેલું ધાન, ઘઉંનો ખીચડો. (૩) એ નામનું એક ઘાસ
**ઘઉંલો** પું. [જુઓ 'ઘઉંલું.'] ઘઉંમાં થતો એ નામનો એક છોડ. (૨) ઘઉંમાંથી બનાવાતું એક ખાદ્ય. (૩) ચંદનમાં સાથે ભેળવાય છે તે એક સુગંધી પદાર્થ આપતું વૃક્ષ, પ્રિયંગુ
**ઘઉં-વરણું** (ઘૅાં-વરણું) વિ. [+ સં. वर्ण > 'વરણ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.], **ઘઉં-વર્ણું** (ઘૅાં)-વિ. [+ સં. वर्ण + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઘઉંના જેવા રંગવાળું
**ઘઉં-વાડું** (ઘૅાં-વાડું) ન. [+ ગુ. 'વાડો' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] જેમાં ઘઉં વવાયા છે તેવું ખેતર
**ઘઉં-વારી** (ઘૅાં-વારી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘઉં' દ્વારા.] મોતીથી ભરેલા સાથિયાનું ચિહ્ન. (૨) શુકન માટે ઓસરીમાં કરવામાં આવતો સાથિયો
**ઘ-કાર** પું. [સં.] 'ઘ' વર્ણ. (૨) 'ઘ' ઉચ્ચારણ [છે તેવું
**ઘકારાંત** (-રાન્ત) વિ. [+ સં. अन्त] જેને છેડે 'ઘ' વર્ણ
**ઘ(૦ડ)ઘડવું** અ.ક્રિ. [રવા.] 'ઘડ ઘડ' એવો અવાજ થવો
**ઘ(૦ડ)ઘડાટ** પું. [જુઓ 'ઘ(૦ડ)-ઘડવું.' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] 'ઘડ ઘડ' એવો કર્કશ અવાજ [ખખડાવવું
**ઘઘલાવવું** સ. ક્રિ. [રવા.] સારી રીતે ઠપકો આપવો,
**ઘઘૂંબવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ગાજવું, ગર્જના કરવી. (૨) આકાશનું વાદળોથી ઘેરાવું
**ઘઘો** પું. [રવા.] પહોળું પડતું ઝભ્ભો કોટ વગેરે કપડું. (૨) ઝાઝા ઘેરવાળો ઘાઘરો [ક્રિયા
**ઘઘો-મઘો** પું. [રવા.] ચારે તરફથી ઢાંકી ઢબૂરીને બેસવાની
**ઘક્કુ,-ક્કો** પું. [રવા.] 'ઘ' વર્ણ. (૨) જુઓ 'ઘઘો.'
**ઘચ, ૦ક, ૦ ઘચ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ઘચ' એવા અવાજથી [૦ દઈને (રૂ. પ્ર.) 'ઘચ' એવા અવાજથી]
**ઘચડ ઘચડ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ઘચડ ઘચડ' એવા અવાજથી
**ઘચ(૦ર)ડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] 'ઘચડ ઘચડ' અવાજ થાય એમ જોરથી હીંચોળવું. (૨) કચડવું. **ઘચ(૦ર)ડાવું** કર્મણિ, ક્રિ. **ઘચ(૦ર)ડાવવું** પ્રે., સ., ક્રિ.
**ઘચ(૦ર)ડા-ઘચ(૦ર)ડ** (-ડ્ય), **-ડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘચ(૦ર)ડવું'–દ્વિર્ભાવ. + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જોરથી કરવામાં આવતી ઘચડાવાની ક્રિયા
**ઘચ(૦ર)ડાવવું, ઘચ(૦ર)ડાવું** જુઓ 'ઘચ(૦ર)ડવું' માં.
**ઘચરકું** ન., **-કો** પું. [રવા.] પેટમાંથી ગળા વાટે આવતો પચ્યા વિનાના ખોરાકના પ્રવાહી સાથેનો ઓડકાર
**ઘચરડવું** જુઓ 'ઘચડવું.'
**ઘચરડા-ઘચરડ**(-ડ્ય), **-ડી** જુઓ 'ઘચડા-ઘચડ.'
**ઘચરડાવવું, ઘચરડાવું** જુઓ 'ઘચડવું'માં.

**ઘચાઘચ** ક્રિ. વિ. [રવા.] ઘચ ઘચ
**ઘચાપચી** સ્ત્રી [રવા.] (લા.) સંભોગ, મૈથુન
**ઘચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘચો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગિલ્લી-દંડાની રમત માટેની ગિલ્લી રાખવાની ગબ્બી
**ઘચૂમ, ૦ડો** પું. [રવા. + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઘાટઘૂટ વિનાનો માણસ કે પદાર્થોનો ભાંસાભીંસ જથ્થો
**ઘચૂમલ** વિ. [જુઓ 'ઘચૂમ' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે પ્ર.] ઘચૂમલો થઈ રહેલું [ઘચૂમ.'
**ઘચૂમલો** પું. [જુઓ 'ઘચૂમ' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ
**ઘચૂંબ, ૦ડો** જુઓ 'ઘચૂમ.'
**ઘચૂંબલ** જુઓ 'ઘચૂમલ.'
**ઘચૂંબલો** જુઓ 'ઘચૂમલો.'
**ઘચેડો૧** પું. [રવા.] ઘચરકો
**ઘચેડો૨** પું. ગઠ્ઠો, પીંડો, લોંદો
**ઘચો** પું. [રવા.] કોડી ઠેર વગેરેની રમત માટે કરવામાં આવેલો નાનો ખાડો, ગબો, ગબ્બી
**ઘટ૧** પું. [સં.] ઘડો. (૨) (લા.) શરીર. (૩) હૃદય, મન. [૦માં આવવું (રૂ. પ્ર.) (માતાજીનો) આવેશ આવવો]
**ઘટ૨** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘટવું૨' (ઓછું થવું).] ઘટાડો, ઓછું થવું-ઊણું થવું એ. [૦ આવવી, ૦ ખમવી, ૦ જવી, ૦ પડવી (રૂ.પ્ર.) ખોટ આવવી, નુકસાન થવું]
**ઘટ૩** જુઓ 'ઘટ્ટ.'
**ઘટક** વિ. [સં.] યોજનારું, રચનારું. (૨) વસ્તુના અંશરૂપ. (૩) પું. કામ કરવાનું કેંદ્ર, 'બ્લૉક.' (૪) એકમ, 'કૉન્સ્ટિટ્યુઅન્ટ'
**ઘટક અણુ** પું. [સં.] આકાર આપનાર બારીક કણ, 'સોમેટિક સેલ' (ન.દે.) [(પીતી વખતે)
**ઘટક ઘટક** ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ઘટક' 'ઘટક' એવા અવાજથી
**ઘટ-કર્પર** પું. [સં.] ઘડાનું અડધિયું
**ઘટક દ્રવ્ય** ન. [સં.] આકાર આપનાર પદાર્થ, 'ઇન્ગ્રેડિયન્ટ'
**ઘટકાવયવ** પું. [સં. घटक + अवयव] અંગભૂત અવયવ કે ભાગ, 'કૉમ્પોનન્ટ' [ઉતારી જવું
**ઘટકાવવું** સ.ક્રિ. [રવા.] 'ઘટક' એવા અવાજથી ગળે
**ઘટકી** સ્ત્રી. [સં.] નાનો ઘડો
**ઘટકો** પું. [રવા.] સણકો, ચસકો. [-કા નાખ(-ખં)વા, -કા ભરવા (રૂ.પ્ર.) ચસકા આવવા]
**ઘટ ઘટ** ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ઘટ ઘટ' એવા અવાજથી (પીતી વેળા)
**ઘટઘટાવવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ઘટ ઘટ.'-ના. ધા.] 'ઘટ ઘટ' એવા અવાજે પી જવું, ગટગટાવવું
**ઘટ-તા૧** સ્ત્રી. [સં.] ઘડો હોવાપણું, ઘડાની સ્થિતિ
**ઘટ-તા૨** સ્ત્રી [જુઓ 'ઘટ૩' + સં., ત. પ્ર.] ઘટ્ટપણું
**ઘટતું** વિ. [જુઓ 'ઘટવું૧' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] .(લા.) વાજબી, યોગ્ય
**ઘટ-ત્વ૧** ન. [સં.] જુઓ 'ઘટ-તા.૧'
**ઘટ-ત્વ૨** ન. [જુઓ 'ઘટ૩' + સં., ત. પ્ર.] જુઓ 'ઘટ-તા.૨'
**ઘટન** ન. [સં.] બનવું એ, રચન, રચના
**ઘટન-તત્ત્વ** ન. [સં.] બંધારણને લગતો સિદ્ધાંત, 'સ્ટ્રક્ચરલ પ્રિન્સિપલ' (ઉ.જો.)
**ઘટના** સ્ત્રી. [સં.] ઘટન. (૨) બનાવ. (૩) કારીગરી. (૪) હકીકત, 'ફૅક્ટ' (દ.બા.), 'ફિનોમિનન' (પો.ગો.)
**ઘટના-ક્રમ** પું. [સં.] બનાવોનો સિલસિલો, 'સિક્વન્સ ઑફ ઇવેન્ટ્સ'
**ઘટના-ગત** વિ. [સં.] બંધાયેલા સ્વરૂપનું, 'સ્ટ્રક્ચરલ.'
**ઘટના-ચિત્ર** ન. [સં.] ભિન્ન ભિન્ન આકૃતિઓના સંમિશ્રણથી ઉપસાવવામાં આવતી કલામય આકૃતિ
**ઘટના-પૂર્ણ** વિ. [સં.] બનાવોથી ભરેલું
**ઘટના-રૂપ** વિ. [સં.] બનાવવાના રૂપનું, 'ફિનોમિનલ'
**ઘટ-પટ** વિ. [રવા] અવ્યવસ્થિત રીતે રહેલું. (૨) (ક્રિ. વિ.) હાથોહાથ
**ઘટ-પાટ** પું. ડગે નહિ તેવું દૃઢ આસન
**ઘટ-સ્થાપન** ન. [સં.] નવરાત્ર તેમજ લગ્નાદિ માંગલિક પ્રસંગે તેમ નવા મકાનમાં પ્રવેશમુહૂર્ત વખતે ધાર્મિક વિચારે કરવામાં આવતી માંગલિક ઘડાની સ્થાપના
**ઘટ-સ્ફોટ** પું. [સં.] (લા.) છૂપી કે રહસ્યમય વાતને ખુલ્લી કરવી એ. [૦ કરવો (રૂ.પ્ર.) વાત ખુલ્લી કરવી. (૨) નિકાલ લાવવો. ૦ થવો (રૂ.પ્ર.) વાત ખુલ્લી થવી. (૨) નિકાલ આવવો]
**ઘટા** સ્ત્રી. [સં.] વૃક્ષો-વેલાઓની જમાવટ, ઝુંડ. (૨) વાદળાંની જમાવટ. (૩) (હાથીઓનો) સમૂહ
**ઘટાકાશ** ન. [સં. घट + आकाश પું., ન.] ઘડામાંનું પોલાણ, ઘડામાંની ખાલી જગ્યા-રૂપ આકાશ
**ઘટાઉ** વિ. [જુઓ 'ઘટવું૨' + ગુ. 'આઉ' કૃ.પ્ર.] ઓછું થતું જતું હોય તેવું
**ઘટા-ગૂ(-ઘૂ)મ** વિ. [સં. घटा દ્વારા] ઘટાવાળું [ભપકો
**ઘટા-ઘે(-ઘો)ર** પું. [જુઓ સં. घटा દ્વારા] (લા.) આડંબર,
**ઘટાટોપ** પું. [સં. घटा + आ-टोप] આડંબર, ભપકો. (૨) વાદળાંઓની જમાવટ, મેઘાડંબર
**ઘટાડવું** જુઓ જુઓ 'ઘટવું૨'માં.
**ઘટાડો** પું. [જુઓ 'ઘટવું૨' + ગુ. 'આડો' કૃ.પ્ર.] ઓછું-ઊણું થવું એ, ઊણપ, કમીપણું, 'રિડક્શન.' (૨) બંધ પડવું એ, 'એબેટમેન્ટ' [પરકાયાપ્રવેશ
**ઘટ-પાલટ** ન. [સં. घट + 'પલટવું' દ્વારા] શરીર બદલવું એ,
**ઘટ-બોર** ન. એ નામની એક વનસ્પતિનું ફળ, ગટ-બોર
**ઘટ-બોરડી** જુઓ 'ગટ-બોરડી.'
**ઘટ-મ(-વ)ટ** (ઘટચ-મ(-વ)ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘટવું૨' + 'મટવું.'] (લા.) વિચારોની પરંપરા, ગડમથલ
**ઘટ-મઠ** પું. [સં.] (લા.) સ્થળ, જગ્યા
**ઘટમ-દાર** વિ. [સં. घाट + ફા. પ્રત્યય] ઘાટીલું.
**ઘટમાન** વિ. [સં.] બન્યે જતું, થતું જતું. (૨) ઘટતું, યોગ્ય
**ઘટ-માળ** સ્ત્રી. [સં. घट-माला], **-ળા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] (લા.) રેંટનાં ડોલચાંની માફક ચાલતી પરંપરા
**ઘટ-વટ** (ઘટચ-વટ્ય) જુઓ 'ઘટ-મટ.'
**ઘટ-વધ** (ઘટ્ય-વધ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘટવું૨' + 'વધવું.'] ઓછું થવું ને વધી પડવું એ, ઘટાડો-વધારો
**ઘટવું૧** અ. ક્રિ. [સં. घट् તત્સમ] બનવું, થવું. (૨) યોગ્ય હોવું, લાયક હોવું. (૩) બંધ બેસવું, બેસતું આવવું. **ઘટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઘટવું[2]** અ. ક્રિ. [દે. પ્રા. घट्ट ખડી પડવું] ઓછું થવું, ટૂંકું પડવું. (૨) બંધ પડવું. **ઘટાડવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઘટા-દાર** વિ. [સં. + ફા. પ્રત્યય], **ઘટા-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [સં. + ફા. બન્દ્] ઘટાદાર, ઘટાવાળું

**ઘટારત, -થ** વિ. [જુઓ 'ઘટવું[1]' દ્વારા.] ઘટતું, યોગ્ય, વાજબી

**ઘટાવવું** જુઓ 'ઘટવું[1]'માં.

**ઘટાવસ્થા** સ્ત્રી. [સં. घट + अव-स्था] યોગનો અભ્યાસ કરનારાને ધ્યાનને સમયે અનુભવવામાં આવતી ચારમાંની એક અવસ્થા. (યોગ.) [ઘડિયાળ

**ઘટિકા** સ્ત્રી. [સં.] ચોવીસ મિનિટ જેટલો સમય, ઘડી. (૨)

**ઘટિકા-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] ઘડિયાળ

**ઘટિત** વિ. [સં.] ઘડેલું, બનાવેલું, બનેલું. (૨) યોગ્ય, વાજબી

**ઘટી** સ્ત્રી. [સં.] ચોવીસ મિનિટનો સમય, ઘડી

**ઘટી-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] જુઓ 'ઘટિકા-યંત્ર.'

**ઘટૂકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ઘટ ઘટ' એમ અવાજ થવો

**ઘટૂડિયું** ન. એ નામનું બરડા ડુંગરમાં થતું એક ઘાસ

**ઘટોત્કચ** પું. [સં.] ત્રીજા પાંડવ ભીમનો હિડિંબા રાક્ષસીમાં થયેલો એ નામનો પુત્ર. (સંજ્ઞા.)

**ઘટ્ટ** વિ. [દે. પ્રા.] ઘાટું, ઘટ

**ઘટ્ટ-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં. પ્ર.] ઘટ્ટ હોવાપણું, ઘટ-તા

**ઘડ-ઘચો** પું. ગિરદી, ભીડ

**ઘડ ઘડ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ઘડ ઘડ' અવાજ થતો હોય એમ

**ઘડઘડવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઘડ ઘડ,'-ના. ધા.] 'ઘડ ઘડ' એવો અવાજ થવો

**ઘડઘડાટ** પું. [જુઓ 'ઘડઘડવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] 'ઘડ ઘડ' એવો અવાજ, મોટો ગડગડાટ

**ઘડતર** ન., (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘડવું' + ગુ. 'તર' કૃ. પ્ર.] ઘડવાની ક્રિયા, રચના. (૨) ઘડવાનો પ્રકાર, બંધારણ. (૩) ઘડવાનું મહેનતાણું, ઘડામણ [ઘડનારો કડિયો

**ઘડતરિયો** પું. [જુઓ 'ઘડતર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] પથ્થર

**ઘડ-તલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘડો' દ્વારા.] પાણીનું ઠામ રાખવાની લોખંડની કે લાકડાની ઘોડી, ઘડ-માંચી

**ઘડપણ** ન. [જુઓ 'ઘરડું' + ગુ. 'પણ' ત. પ્ર.] ઘરડાપણું, વૃદ્ધાવસ્થા, બુઢાપો. [**૦નો ધળકો** (રૂ. પ્ર.) તીવ્ર ઇચ્છા, અભળખા. **૦નો ઘા** (રૂ. પ્ર.) વૃદ્ધાવસ્થામાં જુવાન સંતાનોનું મરણ વગેરે]

**ઘડબું** વિ. સુરેખ નહિ તેવું, વિચિત્ર આકૃતિનું, અઘડ-ઘડું

**ઘડ-ભાંગ(-જ)** (ઘડય-ભાંગ્ય,-જ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘડવું' + 'ભાંગવું.'] ઘડવું અને ભાંગવું એ. (૨) (લા.) સંકલ્પ-વિકલ્પ, ગડમથલ, વિચારોનું ડામાડોળપણું

**ઘડ-મચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘડો' + 'માંચી.' જુઓ 'ઘડ-તલી.'

**ઘડ-મથલ** (ઘડય-મથલ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘડવું' + 'મથવું.' + 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નિરર્થક મહેનત, નિરર્થક વિચારણા અને વાટાઘાટ, ગડમથલ

**ઘડ-મંચી** (-મઞ્ચી), **ઘડ-માંચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘડો' + 'માંચી'], **ઘડ-વંચી** (-વઞ્ચી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘડ-મંચી.'] જુઓ 'ઘડ-તલી.'

**ઘડવા** પું., બ. વ. ખળામાં કચરા સાથે પડી રહેલા છૂટા-છવાયા દાણા [કોઠી, કોઠલી. (૨) નાનું ટાંકું

**ઘડવી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘડવું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય. નાની

**ઘડવું[1]** સ. ક્રિ. [સં. घट् > પ્રા. घड] આકાર આપવો, રચવું, બનાવવું. (૨) સંકલના કરવી, વિચારવું. (૩) ટીપીને સરખું કરવું. (૪) (મુસદ્દો કે એવું કાંઈ) તૈયાર કરવું. (૫) (લા.) તાલીમ આપવી, કેળવીને તૈયાર કરવું. [**ઘડી કાઢવું** (રૂ. પ્ર.) રચી તૈયાર કરવું, યોજનાબદ્ધ કરવું. **ઘડી નાખ(-ખ)વું** (રૂ. પ્ર.) માર મારવો] **ઘડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઘડાવવું** પ્રે. સ. ક્રિ.

**ઘડવું[2]** ન. [જુઓ 'ઘડો' દ્વારા.] નાનો ઘડો

**ઘડવૈયો** પું. [જુઓ 'ઘડવું' + ગુ. 'ઐયો' કૃ. પ્ર.] ઘડવામાં પાવરધો માણસ

**ઘડવો** પું. [જુઓ 'ઘડો' દ્વારા.] ઘડાના આકારનો લોટો

**ઘડસું** ન., -સો પું. [જુઓ 'ઘડો' દ્વારા.] હિંદુઓમાં મરનારની ઉત્તરક્રિયામાં તેરમે દિવસે કરવામાં આવતું તેર ઘડાઓના સ્થાપનનું ધાર્મિક કાર્ય

**ઘડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘડવું[1]' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] ઘડવાનો આકાર કે ઘાટ આપવો એ, ઘડવાની ક્રિયા. (૨) ઘડવાની સફાઈ. (૩) ઘડવાનું મહેનતાણું

**ઘડાઉ** વિ. [જુઓ 'ઘડવું[1]' + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] ઘડી શકાય તેવું, 'પ્લાસ્ટિક' [એક રમત

**ઘડા-બાજી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘડો' + ફા.] (લા.) આતશબાજીની

**ઘડા-બૂડ** વિ. [જુઓ 'ઘડો'+'બૂડવું.'] ઘડો બૂડે તેટલું (પાણી)

**ઘડામણ** ન., -ણી સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘડવું[1]' + ગુ. 'આમણ', -'ણી' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ઘડાઈ.'

**ઘડાયેલ, -લું** વિ. [જુઓ 'ઘડવું[1]' + ગુ. કર્મણિ 'આ' પ્ર. + 'એલ,-લું' બી. ભૂ. કૃ.] (લા.) કસાયેલું, અનુભવી, અનુભવથી પાકું થયેલું

**ઘડાવવું, ઘડાવું** જુઓ 'ઘડવું[1]'માં.

**ઘડિત્ર** વિ. [જુઓ 'ઘડવું[1]' ઉપરથી.] ઘડેલું

**ઘડિયાળ** (ઘડિયાળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘડી' દ્વારા.] સમય બતાવનાર ઝાલર. (૨) રેતીનું સમય બતાવનારું કાચનું યાંત્રિક જૂનવાણી સાધન, (પછી પ્રકાર પ્રમાણે :) 'વૉચ,' 'ટાઇમ-પીસ,' 'ક્લૉક'

**ઘડિયાળાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ઘડિયાળ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] કલાકે કલાકે તેમજ અમુક ચોક્કસ સમય બતાવવા વગાડવામાં આવતી ઝાલર ઉપરના ટકોરા અને એ ઝાલર

**ઘડિયાળી** વિ., પું. [જુઓ 'ઘડિયાળ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઘડિયાળોની મરામત કરનાર કારીગર

**ઘડિયાળું** ન. [જુઓ 'ઘડિયાળાં.'] જુઓ 'ઘડિયાળાં.'

**ઘડ[1]** (-ડય) સ્ત્રી. [સં. घटी > પ્રા. घडी] (ખાસ કરી) રેંટનો પ્રત્યેક નાનો ઘડો (માટીનો)

**ઘ(-ઘે)ડ[2]** (-ડય) સ્ત્રી. બેસતું આવવું એ. (લા.) વાત સમઝાય એવી સ્થિતિ. [**૦ પાડવી** (રૂ. પ્ર.) સળ પાડવા **૦ બેસવી** (-બેસવી) (રૂ. પ્ર.) બંધ બેસતું થવું. (૨) વાત સમઝાઈ જવી. **૦ બેસાડવી** (-બેસાડવી), **૦ વાળવી** (રૂ. પ્ર.) વાંકાને સીધું કરવું. (૨) વાંધો પતાવવો]

**ઘડિયાં** વિ., બ. વ. [જુઓ 'ઘડિયું.'] તાત્કાલિક, તરતનું,

એ જ સમયનું. [૦ ચોઘડિયાં (-ચો-) (રૂ. પ્ર.) નોબત. ૦ પળિયાં (રૂ.પ્ર.) ડોસાં ડગરાં. ૦ લગ્ન (રૂ. પ્ર.) વખત નહિ ગુમાવતાં નજીકના સારામાં સારા મુહૂર્તનો લગ્નવિધિ]

**ઘડિયું** વિ. [સં. घटिकक- > પ્રા. घडियअ-] તાત્કાલિક, તરતનું. (૨) ન. નાનો ઘડો. (૩) રેંટની ઘડ

**ઘડિયો**[1] પું. [જુઓ 'ઘડિયું.'] (લા.) આંકનો પાડો

**ઘડિયો**[2] પું. [જુઓ 'ઘરડવું' દ્વારા.] હાળિયા ભૂંજવાનું લાકડાનું ગોળ હાથાવાળું સાધન. (૨) પથ્થર પાટીમાં ખીલી કે પથ્થર વડે કરેલો લીટો

**ઘડી**[1] સ્ત્રી. [સં. घटिका > પ્રા. घडिआ] ચોવીસ મિનિટનો સમય. [૦ એ ઘૂંટ (ઘડિયે-)(રૂ. પ્ર.) મરવાની તૈયારી. ૦ ઓ ગણવી (ઘડિયો-) (રૂ. પ્ર.) આતુરતા અનુભવવી. ૦ ગણાવી (રૂ. પ્ર.) મોત નજીક અનુભવાવું. ૦ ઘડીના રંગ (-રઙ્ગ) (રૂ. પ્ર.) વારંવાર થતા ફેરફાર. ૦ ઘડીનું (રૂ. પ્ર.) થોડી વાર ટકે તેવું. ૦ના છઠ્ઠા ભાગમાં (રૂ. પ્ર.) તરત જ]

**ઘડી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘડવું[1]' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] સળ, કળી, ઘડ, ઘેડ

**ઘડીએક** (ઘડિયેક) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઘડી[1]' + ગુ. 'એ' + 'ક' ત. પ્ર.] થોડા જ સમય માટે, ઘડીક માટે

**ઘડીએ ઘડીએ** (ઘડિયે-ઘડિયે) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઘડી[1]' + ગુ. ત.' -સા. વિ., એ. વ.–દ્વિર્ભાવ] (લા.) વારંવાર, વારે ઘડીએ

**ઘડીએ વારે** (ઘડિયે-) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઘડી[1]' અને 'વાર' બેઉને + ગુ. 'એ' સા. વિ., એ. વ.] જુઓ 'ઘડીએ ઘડીએ.'

**ઘડીક** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઘડી[1]' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] થોડી વાર માટે, થોડા જ સમય માટે

**ઘડીક-માં** ક્રિ. વિ. [+ ગુ. 'માં' સા. વિ. નો અનુગ] થોડા જ સમયમાં, થોડી વારમાં જ

**ઘડી ઘડી** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઘડી[1]'– દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'એ' સા. વિ. નો પ્ર. લુપ્ત] જુઓ 'ઘડીએ ઘડીએ.'

**ઘડીતાળ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઘડી[1]' દ્વારા.] મરવાની તદ્દન અણી ઉપર [જુઓ 'ઘડી-તાળ.'

**ઘડી-દાન** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઘડી[1]' દ્વારા.] થોડી વારમાં. (૨)

**ઘડી-બ-ઘડી** ક્રિ. વિ. ['ઘડી[1]-બે-ઘડી[1]'નું લાઘવ] થોડા સમય માટે [જ સમયમાં

**ઘડી-બ-ઘડી-માં** ક્રિ. વિ. [+ ગુ., સા. વિ. નો અનુગ] થોડા

**ઘડી-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [જુઓ 'ઘડી[2]' + ફા. 'બન્દ્.'] સંકેલવાથી સળ પડ્યા હોય એ રીતનું, ઘડીવાળું. (૨) (લા.) વપરાયા વિનાનું

**ઘડી-ભ(-ભે)ર** (-રથ) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઘડી[1]' + 'ભરવું.'] થોડા સમય માટે, થોડી વાર માટે

**ઘડી-સાધ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઘડી[1]' + 'સાધવું.'] થોડા સસય માટે. (૨) મરવાની અણી ઉપર, ઘડી-તાળ

**ઘડી-સાપડી** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઘડી[1]' દ્વારા.] જુઓ 'ઘડી-તાળ.' [નજીકના જ સમયમાં

**ઘડી-સોરું** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઘડી[1]' દ્વારા.] થોડા જ સમયમાં,

**ઘડુડાટ** પું. [રવા.] 'ઘડુડુડુ' એવો ગડગડાટ

**ઘડુડુ-ધૂસ** વિ. [રવા.] 'ઘડુડુડુડુ' એવા અવાજ સાથે

**ઘડું** ન. [સં. घटक- > પ્રા. घडअ-] સારું ઘડવું ન હોય તેવું દોચકું. (૨) નીચેથી દાણા કાઢી શકાય તેવો માટીનો કોઠલો. (૩) બેસણી વગરની અનાજ કે પાણી ભરવવાની કોઠી

**ઘડૂકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ગડગડાટ થવો (મેઘનો)

**ઘડૂક ઘડૂક** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ઘડૂડ ઘડૂડ' એવા અવાજથી

**ઘડૂકવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઘડૂડ,'–ના. ધા.] 'ઘડૂડ ઘડૂડ' એવો અવાજ કરવો

**ઘડૂલિયો** પું. [જુઓ 'ઘડૂલો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનો ઘડૂલો. (પદ્યમાં.)

**ઘડૂલી** સ્ત્રી. [સં. घट > પ્રા. घड + અપ. उल्लअ-નું उल्लिआ સ્ત્રી. થયે] નાનો ઘડો, દોચકું. (૨) રમકડાં-રૂપ ઘડો

**ઘડૂલો** પું. [જુઓ 'ઘડૂલી.'] નાનો ઘડો. [૦ ઉતારવો (રૂ.પ્ર.] બચ્ચાં બી જતાં એઓની બીક ઉતારવા પાણીના ઘડાનો પ્રયોગ કરવો]

**ઘડેડાટ** પું. [રવા.] 'ઘડૂડ ઘડૂડ' એવો અવાજ

**ઘડેલો** પું. [જુઓ 'ઘડૂલી.' અહીં અપ. इल्लअ ત. પ્ર.] નાનો ઘડો

**ઘડો** પું. [સં. घटक- > પ્રા. घडअ-] (ખાસ કરી) માટીનું સાંકડા મોંનું ગોળમટોળ મધ્યમ માપનું પાણીનું વાસણ (તાંબા-પિત્તળ-જર્મન સિલ્વરના પણ ક્વચિત્). [-ડાના કળશિ-(-સિ)યા કરવા (રૂ. પ્ર.) નકામી ભાંગફોડ કરવી. –ડાની ગાગર થવી (-ગાગરય-) (રૂ. પ્ર.) કોઈ અનિશ્ચિત વાતનો નિકાલ આવવો. ૦ ઢોળવો (રૂ. પ્ર.) સગપણ તોડી નાખવું. ૦ ફૂટવો (રૂ. પ્ર.) ઘટસ્ફોટ થવો, ખુલાસો થયો. (૨) મોટું નુકસાન થવું. ૦ ભરાવો (રૂ. પ્ર.) હદ થઈ જવી. (૨) મરવાની અણી-ઉપર જઈ પહોંચવું. ૦ મૂકવો (રૂ. પ્ર.) નવા મકાનમાં રહેવા જવું. ૦લાડવો (રૂ. પ્ર.) અવસાન. (૨) ખૂન. અધૂરો ઘડો (રૂ. પ્ર.) ઓછું પાત્ર. પાકે ઘડે કાંઠા (રૂ. પ્ર.) ઊતરતી ઉંમર]

**ઘણ ઘણ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ઘણ ઘણ' એવા અવાજથી

**ઘણઘણાટ** પું. [+ ગુ. આટ' ત. પ્ર.] 'ઘણ ઘણ' એવો અવાજ

**ઘહાણ** ન. જુઓ 'ગહાણ.' [ઘાડવો

**ઘઢિયું** ન. [જુઓ 'ઘડો' દ્વારા.] તાડી ભરવાનો લાંબી ડોકનો

**ઘણ**[1] પું. [સં. घन > પ્રા. घण, પ્રા. તત્સમ] (લા.) ગરમ કરેલા લોખંડને ટીપવાનો મોટો હથોડો. [૦ પડવા (રૂ. પ્ર.) સખત રીતે ટિપાવું]

**ઘણ**[2] પું. [સં घुण] સૂકા લાકડાને ખોતરી ખાનાર એક જંતુ, મામણ-મૂંડો [૦ બેસી જવા (-બૅસી-), ૦ મરી જવા (રૂ. પ્ર.) ઉદાસ થઈ જવું. (૨) ના-હિંમત થઈ જવું. (૩) હોશકોશ ઊડી જવા]

**ઘણ**[3] (-ણ્ય) સ્ત્રી. હળથી ખેતર ખેડવાનો પ્રત્યેક ફેરો

**ઘણ-કમો** પું. સ્વાર્થી સાધુ

**ઘણકાર** પું. [રવા.] 'ઘણણ' એવો અવાજ

**ઘણકારી** વિ., [જુઓ 'ઘણ[1]' દ્વારા.] ઘણથી ટીપનારો કામદાર [વધારવાનું એક સાધન

**ઘણ-ચવડો** પું. [જુઓ 'ઘણ[1]' + 'ચવડું.'] લોખંડને ટીપીને

**ઘણ-ચવું** વિ. [જુઓ 'ઘણું' + 'ચાવવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] ઘણું ચાવનારું, ચાવી ચાવીને ખાનારું. (૨) (લા.) બહુ

ઊંડો વિચાર કરનારું

**ઘણુણુણુ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ઘણણણ' એવા અવાજથી

**ઘણ-મૂલું** વિ. [જુઓ 'ઘણું' + 'મૂલ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઘણા મૂલ્યવાળું, બહુ કિંમતી. (૨) (લા.) વહાલું. (૩) કદરૂપું, બેડોળ

**ઘણસ(-સો)** પું. એ નામની સાપની એક જાત (કુરસાંના જેવી)

**ઘણસ-કાંડુ** સ્ત્રી. થોડાં પાંદડાંવાળી એ નામની એક વેલ

**ઘણવાળો** વિ., પું. [જુઓ 'ઘણ'+ગુ. 'વાળું' ત. પ્ર.] ઘણની મદદથી કામ કરનારો કારીગર, 'હૅમરમૅન'

**ઘણસ-પાત** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ, નાગફણી કેતકી

**ઘણસરી** સ્ત્રી. એ નામનું એક વૃક્ષ, ગુનસરી, ગાનસુરી

**ઘણસો** જુઓ 'ઘણસ.'

**ઘણાઘણ** (-ણ્ય), **-ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘણું'-દ્વિર્ભાવ] ગાઢ મૈત્રી. (૨) ઘરવટ [એક લાકડું

**ઘણિયારું** ન. પાણી જવાનું નાળું. (૨) સાળનું એ નામનું

**ઘણિયું** ન. ડોકમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું

**ઘણિયો** પું. [જુઓ 'ઘણ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] તાંબા પિત્તળનાં વાસણ ટીપવાનો કંસારાનો નાનો ઘણ

**ઘણું** વિ. [સં. घनक- > પ્રા. घणअ-] સંખ્યામાં માપમાં વજનમાં જથ્થામાં કે બીજી રીતે વિપુલ હોય તેવું, ખૂબ, પુષ્કળ, બહુ, અતિ, અતિશય, અત્યંત. [-ણાં વાનાં (રૂ.પ્ર.) સારી ખાતર બરદાસ્ત. (૨) સારી સમઝાવટ. -ણી કરી (રૂ. પ્ર.) હદ થઈ ગઈ. ૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) બહુ બહુ રીતે સમઝાવવું. ૦ કહેવું (-કૅ:વું) (રૂ. પ્ર.) વારંવાર સમઝાવવું. ૦ થવું (રૂ. પ્ર.) બસ, હાંઉ. ૦ હોવું (રૂ. પ્ર.) મરણ સમયનો મંદવાડ હોવો]

**ઘણું-એક** વિ. [+ ગુ. 'એક' ત. પ્ર.] ઘણું ઘણું. (૨) કેટલુંક

**ઘણું-ક** વિ. [+ ગુ. 'ક' ત. પ્ર.] ઘણું ઘણું. (૨) કેટલુંક. (૩) ક્રિ. વિ. ખાસ કરીને

**ઘણું કરી, ૦ને** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઘણું' + 'કરવું' + ગુ. 'ઈ (૦ને)' સં. ભૂ. કૃ.], **ઘણુંખરું** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઘણું' + 'ખરું.'], **ઘણે ભાગે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઘણું' + 'ભાગ.' બંનેને + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] (લા.) બનતાં સુધી, સંભવિત રીતે, બહુધા, મોટે ભાગે [ખૂબ-ઘણું

**ઘણેરું** વિ. [સં. घन-तरक- > પ્રા. घण-यरअ-] અતિશય,

**ઘણો-વણો** પું. [જુઓ 'ઘણું' + સં. वाणिज्य- > પ્રા. वाणिज्ज દ્વારા.] ઘરમાં રહી બની શકે તેટલો કરવામાં આવતો ધંધો

**ઘત્તા** સ્ત્રી., પું. [દે. પ્રા., સ્ત્રી.] એ નામનો એક મધ્યકાલીન છંદ (જે 'છપ્પા'નાં છેલ્લાં બે ચરણ બનાવી આપે છે.) (પિં.)

**ઘદ** પું. [રવા.] ફટકો

**ઘદર** પું. બળવો

**ઘદાર** પું. ખાડો

**ઘદ્દાર** વિ. [જુઓ 'ગદ્દાર.'] બળવાખોર (ન. મા.)

**ઘધડિયો** પું. ચાર દાંત સાથે જન્મેલો વાછડો

**ઘધેડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘધેડું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર. (સૌ.)] જુઓ 'ગધેડાઈ.'

**ઘધેડું** ન. [સં. गर्दभ > પ્રા. गड्ढह + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર., હકાર બંને વર્ણોમાં સૌ. માં] જુઓ 'ગધેડું.'

**ઘન** વિ. [સં.] નક્કર, 'કૉન્ક્રીટ' (ઉ.જો.). (૨) લંબાઈ પહોળાઈ અને ઊંચાઈ-ઊંડાઈ કે જાડાઈના ગુણાકારના માપનું, 'ક્યુબિક.' (ગ) (૩) આઘાત થવાથી વાગતું કોઈ પણ (વાદ્ય-ઝાંઝ મંજીરાં કરતાલ વગેરે). (નાટ્ય.) (૪) પું. મેઘ. (૫) કોઈ સંખ્યાને બીજીથી ગુણ્યા પછી ત્રીજીથી ગુણતાં આવતી સંખ્યા, 'ક્યૂબ.' (ગ.) (૬) ગોળાકાર લંબગોળાકાર કે ખૂણાવાળી તેમજ હાંસવાળી આકૃતિવાળો કોઈ પણ નક્કર પદાર્થ. (૭) આઠ ખૂણા અને ૭ સપાટીવાળો કોઈ પણ નક્કર પદાર્થ. (૮) વૈદિક ઋચાઓના પાઠનો એક પ્રકાર. (૯) વિદ્યુતનાં બે અંગોમાંનું એક—'પૉઝિટિવ'

**ઘન-કોણ** પું. [સં.] ત્રણ સપાટી એક ખૂણા કે બિંદુએ મળે તેવો તે તે કોણ, 'સૉલિડ ઍંગલ'

**ઘન-ક્ષેત્ર** ન. [સં.] લંબાઈ પહોળાઈ અને ઊંચાઈ-ઊંડાઈ કે જાડાઈ એ ત્રણ પરિણામવાળી આકૃતિ

**ઘન-ગર્જન** ન., **-ના** સ્ત્રી., **ઘન-ગર્જિત** ન. [સં.] મેઘની ગર્જના, વાદળાંનો ગડગડાટ

**ઘન-ઘટા** સ્ત્રી. [સં.] વાદળાંઓની જમાવટ. (૨) વૃક્ષો વેલીઓની ઘાટી જમાવટ

**ઘન-ઘોર** વિ. [સં.] કાળાં વાદળાંથી સંપૂર્ણ રીતે છવાઈ ગયું હોય તેવું, ઘેઘૂર [હીન. (૨) ગાંડું

**ઘન-ચક્કર** વિ. [સં. + જુઓ 'ચક્કર.'] (લા.) મૂર્ખ, બુદ્ધિ-

**ઘન-ચિત્ર-દર્શક** વિ., ન. [સં.] પદાર્થનાં ચિત્ર બતાવનારું યંત્ર, 'સ્ટીરિયોસ્કોપ' (પો. ગો.)

**ઘન-ચિહ્ન** ન. [સં.] ' + ' વત્તાની નિશાની. (ગ.)

**ઘન-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] ઘનપણું, નક્કરપણું. (૨) પ્રવાહીના વજનને એકમ ગણીને એના કરતાં બીજી વસ્તુઓ કેટલી ભારે કે હલકી છે એની ગણના, 'ડેન્સિટી'

**ઘન-ધ્રુવ** પું. [સં.] વીજળીમાં ઋણ-ધ્રુવથી ઊલટા ગુણવાળો ધ્રુવ, ધનાગ્ર, 'ઍનોડ' (પ. વિ.)

**ઘન-નીલ** વિ. [સં.] મેઘના જેવું શ્યામ રંગનું

**ઘન-પદ** ન. [સં.] કોઈ પણ સંખ્યાને બીજી સંખ્યાથી ભાગ્યા પછી ત્રીજી સંખ્યાએ ભાગતાં આવતી સંખ્યા, ઘનમૂળ. (ગ.)

**ઘનપદી** સ્ત્રી. [સં.] જે પદીનું દરેક પદ ત્રણ ઘાતવાળું હોય અને બાકીનાં પદ ત્રણથી વધુ ઘાતવાળાં ન હોય તેવી સંખ્યા, 'ક્યુબિક એક્સ્પ્રેશન.' (ગ.)

**ઘન-પરવલય** ન. [સં.] પરવલય પોતાની ધરી ઉપર ફરતાં ઉત્પન્ન થતો ઘન આકાર, 'પેરેબોલૉઇડ' (ગ.)

**ઘન-પાઠ** પું. [સં.] વૈદિક ઋચાનો એક ખાસ પ્રકારનો પાઠ

**ઘનપાઠી** વિ., પું. [સં., પું.] ઘનપાઠ કરનારો વૈદિક વેદપાઠી બ્રાહ્મણ

**ઘન-પિંડ** (-પિણ્ડ) પું. [સં.] નક્કર ગઠ્ઠો કે આકાર

**ઘન-ફલ(-ળ)** ન. [સં.] નક્કર વસ્તુની લંબાઈ પહોળાઈ અને ઊંચાઈ-ઊંડાઈ કે જાડાઈનાં માપના ગુણાકારનું પરિમાણ, ઘન-માપ. (ગ.)

**ઘન-ફૂટ** પું. [સં.] લંબાઈ પહોળાઈ અને ઊંચાઈ-ઊંડાઈ કે જાડાઈ એક એક ફૂટ હોય તેવું માપ. (ગ.)

**ઘન-ભૂમિતિ** સ્ત્રી. [સં.] લંબાઈ પહોળાઈ અને ઊંચાઈ-ઊંડાઈ કે જાડાઈ એ ત્રણ પરિમાણોના સિદ્ધાંત વિચારતું શાસ્ત્ર,

'સૉલિડ જ્યૉમેટ્રી' [કે જાડાઈનું માપ
**ઘન-માન** -પ ન. [સં.] લંબાઈ પહોળાઈ અને ઊંચાઈ-ઊંડાઈ
**ઘન-મૂલ(-ળ)** ન. [સં.] જુઓ 'ઘન-પદ.'
**ઘન-મૂલ(-ળ)-સમીકરણ** ન. [સં.] ઘનને લગતું સમીકરણ, 'ક્યુબિક ઇક્વેશન.' (ગ.)
**ઘન-રસાયણ** ન.[સં.] રસાયણશાસ્ત્રની એક શાખા, 'સ્ટીરિયો-કેમિસ્ટ્રી' (પો. ગો.) [દેખાતી વીજળી
**ઘન-વલ્લિકા, ઘન-વલ્લી** સ્ત્રી. [સં.] (લા.) વાદળાંમાંથી
**ઘન-વાદ** પું. [સં.] 'ક્યુબિઝમ' (ગુ. મો. શે.)
**ઘન-વાદ્ય** ન. [સં.] ઝાંઝ કાંસિયાં કરતાળ વગેરે પ્રકારનું વાદ્ય
**ઘન-વિદ્યુત** સ્ત્રી. [સં. °વિદ્યુત્] ઋણ-વિદ્યુતથી ઊલટા પ્રકારની વિદ્યુત, 'પૉઝિટિવ ઇલેક્ટ્રિસિટી'
**ઘન-વૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] વરસાદ [(સંજ્ઞા.)
**ઘન-શ્યામ** વિ. [સં.] મેઘના જેવા રંગનું. (૨) પું. શ્રીકૃષ્ણ.
**ઘન-શ્યામણો** પું. [સં. घन-श्यामलक-] શ્રીકૃષ્ણ. (સંજ્ઞા.)
**ઘન-સમીકરણ** ન. [સં.] જે સમીકરણમાં મોટા ઘાતવાળું પદ ત્રીજું હોય તેવું સમીકરણ, 'ક્યુબિક ઇક્વેશન.' (ગ.)
**ઘન-સમુત્સાર** પું. [સં.] જુઓ 'ઘન-પરવલય.'
**ઘન-સાર** પું., ન. [સં., પું.] કપૂર
**ઘનાકાર** પું., **ઘનાકૃતિ** સ્ત્રી. [સં. घन + आ-कार, आ-कृति] લંબાઈ પહોળાઈ ઊંચાઈ-ઊંડાઈ કે જાડાઈવાળો નક્કર ઘાટ. (૨) વિ. ઘન આકારવાળું
**ઘનાક્ષરી** પું. [સં., પું.] ચરણમાં ૩૨ અક્ષર (લઘુ કે ગુરુના ક્રમ વિના) હોય તેવો એક છંદ. (પિં.)
**ઘનાગ્ર** પું. [સં. घन + अग्र] જુઓ 'ઘન-ધ્રુવ.'
**ઘનાતિપરવલય** પું. [સં. घन + अति-परवलय] અતિપરવલય પોતાની ધરી ઉપર ફરતાં થતો ઘન આકાર, 'હાઇપરબૉલૉઇડ'
**ઘનાત્મક** વિ. [સં. घन + आत्मन् + क] લંબાઈ પહોળાઈ અને ઊંચાઈ-ઊંડાઈ કે જાડાઈના ગુણાકારથી થયેલું
**ઘનાધિકોત્સાર** પું. [સં. घन + अधिक + उत्सार] જુઓ 'ઘનાતિપરવલય.' [ઘૂંટીનું બહારનું હાડકું
**ઘનાસ્થિ** ન. [સં. घन + अस्थि] હાથના કાંડાનું કે પગની
**ઘનાંક** (ઘનાઙ્ક) પું. [સં. घन + अङ्क] તેની તે સંખ્યાને તેની તે સંખ્યાથી ગુણ્યા પછી એ ગુણાકારને ફરી તેની તે સંખ્યાથી ગુણતાં આવતો અંક ('૮' '૨૭' '૬૪' '૧૨૫' વગેરે સંખ્યા). (ગ.)
**ઘનિષ્ઠ** વિ. [સં.] ખૂબ જ નક્કર. (૨) ઘણું જ ગાઢ, સૌથી ગાઢ. (૩) (લા.) નિકટનું, ખૂબ જ પાસેનું
**ઘનિષ્ઠ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઘનિષ્ઠ હોવાપણું
**ઘની-કરણ** ન. [સં.] ઘન ન હોય તે ઘન થાય એ રીતની ક્રિયા, 'કન્ડેન્સેશન' (ભૂ. ગો.) [જમાવવામાં આવેલું
**ઘની-કૃત** વિ. [સં.] ઘન ન હોય તેને ઘન કરવામાં આવેલું,
**ઘની-ભવન** ન. [સં.] ઘન ન હોય તેની ઘન થવાની ક્રિયા
**ઘનીભાવ** પું. [સં.] ઘનીભવનની સ્થિતિ [ગયેલું
**ઘની-ભૂત** વિ. [સં.] ઘન ન હોય તેવું ઘન થયેલું, જામી
**ઘનીય** વિ. [સં.] ઘન આકાર વિશેનું, ઘન આકાર સંબંધી. (ગ.)
**ઘબ, ૦ઘબ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ઘબ' એવા અવાજથી
**ઘબૂચલું** વિ. સાંકડું

**ઘબોડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] 'ઘબ' અવાજ સાથે બોળવું. **ઘબોડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઘબોડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઘબોડાવવું, ઘબોડાવું** જુઓ 'ઘબોડવું'માં.
**ઘબ્બૂસ** જુઓ 'ઘબ્બૂસ.'
**ઘભાણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. ગભાણ, ગમાણ
**ઘબ્બૂ(-બ્બૂ)સ** વિ. [રવા.] ગાલરું. (૨) મૂર્ખ
**ઘમ, ૦ઘમ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ઘમ' અને 'ઘમ ઘમ' એવા અવાજથી [કરવું. **ઘમકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઘમકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ઘમ ઘમ' અવાજ થાય એમ
**ઘમકાર** પું. [રવા.+સં.°] 'ઘમ' એવો અવાજ
**ઘમકારિયું** વિ., ન. [+ ગુ. 'ઇયું' ત., પ્ર.] 'ઘમ ઘમ' અવાજ કરતું. (૨) ન. ખેતરમાં એવો અવાજ કરતો બાંધેલો ચાડિયો કે વાજું
**ઘમકારો** પું. [+ ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઘમકાર.'
**ઘમકાવવું** જુઓ 'ઘમકવું'માં. (૨) (લા.) ચોરીને ખેંચી લઈ જવું [અવાજ, ધમકાર
**ઘમકો** પું. [જુઓ 'ઘમકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઘમકવાનો
**ઘમ ઘમ, ૦ઘમ** જુઓ 'ઘમ.'
**ઘમઘમવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઘમ ઘમ,'-ના. ધા.] 'ઘમ ઘમ' એવો અવાજ થવો [અવાજ
**ઘમઘમાટ** પું. [+ ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] 'ઘમ ઘમ' એવો
**ઘમઘમાવવું** સ. ક્રિ. [રવા.] 'ઘમ ઘમ' એવો અવાજ કરવો. (૨) (લા.) ધમકી આપવી, ધમકાવવું,
**ઘમ-ઘાસ** પું. [+ સં.] નદી-કાંઠે થતું એ નામનું એક ઘાસ
**ઘમ-ઘોરવું** અ. ક્રિ. [રવા.] (વાદળાંનું) ખૂબ ચડી આવવું
**ઘમ-ચક(૦ર)ડી** સ્ત્રી. એ નામની એક રમત, ઘમરડી-ચકરડી
**ઘમડ ઘમડ** ક્રિ. વિ. [રવા.] છાસ કરતી વખતે 'ઘમડ ઘમડ' અવાજ થતો હોય એમ
**ઘમ-તળિયું** ન. [+ જુઓ 'તળિયું.'] ઊંડાણ. (૨) (લા.) હૃદયમાં થતી ઊંડી પીડા. (૩) જીવનું મૂંઝાઈ ને મનમાં અંદર ઊંડા જવું એ
**ઘમ(-મ્મ)ર** પું. [રવ.] વલોણાનો અવાજ
**ઘમ(-મ્મ)ર-ગોળી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ગોળી.'] છાસની ગોળી
**ઘમ(-મ્મ)ર-ઘટા** સ્ત્રી. [+ સં.] ઝાડ-વેલાઓનો ખીચોખીચ જથ્થો
**ઘમ(-મ્મ)ર ઘમ(-મ્મર)ર** ક્રિ. વિ. [રવા.] ચક્કર ચક્કર થાય એમ, ગોળ ગોળ ગતિના અવાજની જેમ, ઘંટી ફરતી હોય અને એમાં અવાજ આવે એમ
**ઘમ(-મ્મ)ર-ઘોડો** પું. [+ જુઓ 'ઘોડો.'] (લા.) ખૂબ ઝડપથી અને ખૂબ કુશળતાથી કામ કરનારું (ન. મા.)
**ઘમરડી** સ્ત્રી. [રવા.] નાનો ઘૂમરો, ફેર-ફૂદડી
**ઘમરડી-ચકરડી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ચકરડી.'] પ્રબળ ફેર-ફૂદડી. (૨) (લા.) એ નામની એક બાળ-રમત
**ઘમ-વલોણું** ન. [રવા. + જુઓ 'વલોણું.'] મોટું દુઝાણું. (૨) મોટું વલોણું. (૩) (લા.) દખલગીરી
**ઘમસાણ** ન. ભારે પ્રબળ યુદ્ધ, યુદ્ધની ખુના-મરકી. (૨) શોર-બકોર, ધમાચકડી. (૩) હુલ્લડ. [૦ મચવું (રૂ. પ્ર.) ભારે તોફાન કે યુદ્ધની પરિસ્થિતિ થવી]

**ઘમંડ** (ઘમણ્ડ) પું. [હિં.] વિદ્યા સત્તા ધન વગેરેનો પ્રબળ ગર્વ, પ્રબળ અભિમાન, પ્રબળ હુંપદ
**ઘમંડી** (ઘમણ્ડી) વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઘમંડવાળું
**ઘમાકો** પું. [રવા.] 'ઘમ' એવો અવાજ
**ઘમાઘમ** (-મ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘમ,'-દ્વિર્ભાવ.] 'ઘમ ઘમ' થાય એવો મુક્કાનો માર. (૨) (લા.) ધાંધલ, ઝઘડો
**ઘમાર** પું. એક પ્રકારનું નૃત્ય
**ઘમોડવું** સ.ક્રિ. [રવા.] ઝડપથી કરવું. (૨) હલાવવું. (૩) ચોરીને લઈ જવું, ઘમકાવવું. **ઘમોડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઘમોડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઘમોડાવવું, ઘમોડાવું** જુઓ 'ઘમોડવું'માં.
**ઘમ્મર** જુઓ 'ઘમર.'
**ઘમ્મર-ગોળી** જુઓ 'ઘમર-ગોળી.'
**ઘમ્મર-ઘટા** જુઓ 'ઘમર-ઘટા.'
**ઘમ્મર-ઘમ્મર** જુઓ 'ઘમર-ઘમર.'
**ઘમ્મર-ઘંટી** (-ઘણ્ટી) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ઘંટી.'] 'ઘમ્મર' કરતી ફરતી મોટી ઘંટી (દાણા પીસવાની)
**ઘમ્મર-ઘાઘરો** પું. [+ જુઓ 'ઘાઘરો.'] મોટો અને ખૂબ ઘેરવાળો ઘાઘરો (મારવાડી પ્રકારનો)
**ઘમ્મર-ઘોડો** જુઓ 'ઘમર-ઘોડો.'
**ઘમ્મર-વલોણું** ન. [+ જુઓ 'વલોણું.'] જુઓ 'ઘમ-વલોણું.'
**ઘમ્મસ-ઘમ્મા** સ્ત્રી. [રવા.] ઉપરા-ઉપરી થતી ધાલ-મેલ. (૨) ઉપરાઉપરી થતા બોલંબોલા, પેસવા નીકળવાની હોંસાતુંસી
**ઘયડિયું** (ઘડિયું) વિ. [જુઓ 'ઘરડું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર. પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] ઘરડું (માણસ) [જુઓ 'ઘરડું'.'
**ઘયડું** (ઘૈડું) વિ. [જુઓ 'ઘરડું.' પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.]
**ઘર** ન. [સં. ગૃહ પું., ન.>પ્રા. ઘર ન., પ્રા. તત્સમ] રહેવાનું—વાસ કરવાનું સ્થાન, મકાન, મંદિર, આવાસ, નિવાસ. (૨) કાર્યાલય. (૩) માળો, ખોસલો. (૪) જન્મ-કુંડળીમાંનું ગ્રહોનું તે તે ખાનું. (૫) ઘરું (ચરમા વગેરેનું.) (૬) (લા.) ઘરવાળી, પત્ની, ભાર્યા. [**૦ અજવાળવું** (રૂ.પ્ર.) ઘરની કે કુટુંબની આબરૂ વધારવી. **૦ ઉખેડી નાખ(-નાં)ખવું** (રૂ.પ્ર.) નિર્વંશ કરવો. **૦ ઉઘાડવું** (રૂ.પ્ર.) વંશજને જન્મ આપવો. **૦ ઉઘાડું પડવું** (રૂ.પ્ર.) બે-આબરૂ થવું. **૦ ઉઘાડું રહેવું** (-રે:વું) (રૂ.પ્ર.) વંશ ચાલુ રહેવો. **૦ ઉઘાડું હોવું** (રૂ.પ્ર.) આવનારનો સત્કાર થવો. **૦ ઉઠાવી લેવું, ૦ ઉપાડી લેવું** (રૂ.પ્ર.) ઘરની જવાબદારી સ્વીકારી લેવી. **૦ ઊખડી જવું** (રૂ.પ્ર.) નિર્વંશ જવો. **૦ ઊઘડવું** (રૂ.પ્ર.) સંતાન થવું. **૦ ઊજળું થવું** (રૂ.પ્ર.) ઘરની આબરૂ વધવી. (૨) સુલક્ષણી વહુ આવવી. **૦ ઊમરે (કે ઉં(-ઊં)બરે)** (રૂ.પ્ર.) તદ્દન પાસે. **૦ ઊભું કરવું** (રૂ.પ્ર.) ઘર ચણાવવું. **૦ ઊભું રહેવું** (-રે:વું) (રૂ.પ્ર.) નિર્વંશ થતાં અટકવું. (૨) સંસારવ્યવહાર ટકી રહેવો. (૩) પાયમાલીમાંથી બચી જવું. **૦ કરવું** (રૂ.પ્ર.) પરણવું, લગ્ન કરવું. **૦ કાણું કરવું** (રૂ.પ્ર.) ઘરની વાત બહાર કહેવી. **૦ કાણું હોવું** (રૂ.પ્ર.) ઘરના ફૂટેલ માણસ તરફથી ઘરની વાત બહાર જવી. **૦ કોચવું** (રૂ.પ્ર.) ઘરમાં ને ઘરમાં વ્યભિચાર કરવો, ગોત્ર-ગમન કરવું. **૦ ઘાલવું** (રૂ.પ્ર.) લાંબા વખત સુધી પડયું રહેવું. **૦ ચલાવવું** (રૂ.પ્ર.) કુટુંબનું ભરણ-પોષણ કરવું. **૦ ચાલવું** (રૂ.પ્ર.) ધણી-ધણિયાણી વચ્ચે સંપ હોવો. **૦ જવું** (રૂ.પ્ર.) મોટી ખોટ આવવી. **૦ જોડવું** (રૂ.પ્ર.) અન્ય કુટુંબ સાથે સંપ કરવો. **૦ જોવું** (રૂ.પ્ર.) વર-કન્યા શોધતી વેળા સામાના ઘરની પ્રતિષ્ઠા વગેરેનું જ્ઞાન મેળવવું. **૦ ઝાલીને બેસવું** (-બેસવું) (રૂ. પ્ર.) પોતે પોતાનું સંભાળવું. **૦ ડૂબવું** (રૂ.પ્ર.) પાયમાલ થઈ જવું. **૦ તપાસવું** (રૂ.પ્ર.) જુઓ 'ઘર જોવું.' **૦ તરતું કરવું** (રૂ.પ્ર.) ઘરને આબાદ કરવું. **૦ તૂટવું** (રૂ.પ્ર.) કુટુંબમાં કુસંપ થવો. **૦ ધ્રુ(-ધ્રૂ)જાવવું** (રૂ.પ્ર.) ઘરનાં માણસો ઉપર ધાક જમાવવી. **૦ ધોવું** (રૂ.પ્ર.) ઘરને દરેક રીતે પાયમાલ કરવું. **૦ના જાગરિયા અને ઘરના ભૂવા** (રૂ.પ્ર.) આપસ-આપસમાં વખાણ કરતા રહેવું એ. **૦ નિકાલાઈ જવું** (રૂ.પ્ર.) વ્યવહારમાંથી બહિષ્કૃત થવું. **૦ની ઘૂસ** (રૂ.પ્ર.) ઘરમાં પડયું રહેનારું. **૦ની વાત** (રૂ.પ્ર.) તદ્દન સરળ. **૦નું ઘંઘોલિયું કરવું** (-ઘઙ્ઘોલિયું-) (રૂ.પ્ર.) ઘરની પાયમાલી કરવી. **૦નું ઘાતકી** (રૂ.પ્ર.) ઘરનાંને નુકસાન કરનારું. **૦નું નાક** (રૂ.પ્ર.) ઘરની પ્રતિષ્ઠા વધારનારું માણસ. **૦નું માણસ** (રૂ.પ્ર.) અંગત માણસ. (૨) પત્ની. **૦ને ખૂણે** (રૂ.પ્ર.) ખાનગીમાં. **૦નો ઉં(-ઊં)દર, ૦નો કીડો** (રૂ.પ્ર.) સામાના ઘરનો જાણભેદુ માણસ. **૦નો થંભ(-થમ્ભ), ૦નો દીવો** (રૂ.પ્ર.) ઘર ઉજાળનાર પુત્ર. **૦નો ધંધો** (-ધન્ધો) (રૂ.પ્ર.) બાપદાદાથી ચાલ્યો આવતો ધંધો, બાપીકો ધંધો. **૦નો ધોકો** (રૂ.પ્ર.) હઠ ભરેલી વાત. **૦નો ભાર ઉપાડી લેવો** (રૂ.પ્ર.) ઘરનો બધો વહીવટ સંભાળી લેવો. **૦નો મોભ-(-ભી)** (રૂ. પ્ર.) કુટુંબનું ભરણપોષણ કરનાર પુરુષ. **૦નો રોટલો ખાવો** (રૂ.પ્ર.) ગાંઠના પૈસા ઉપર નભવું. **૦ પૂછતા આવવું** (રૂ.પ્ર.) પોતાની ગરજે આવવું. **૦ પૂછીને આવવું** (રૂ.પ્ર.) સમજપૂર્વક વ્યવહાર સાધવો. **૦ ફાડવું** (રૂ.પ્ર.) ખાતર પાડવું. **૦ ફૂટવું** (રૂ.પ્ર.) ઘરના માણસ તરફથી વિશ્વાસઘાત થવો. **૦ ફોડવું** (રૂ.પ્ર.) પારકાએ આવી ઘરનાં માણસોમાં ફૂટ પડાવવી. **૦ બાળીને તીરથ કરવું** (રૂ.પ્ર.) ઉડાઉ થવું. **૦ બૂડવું** (રૂ.પ્ર.) જુઓ 'ઘર ડૂબવું.' **૦ બેસવું** (-બૅસવું) (રૂ. પ્ર.) નાદારીની સ્થિતિ થવી. **૦ ભરવું** (રૂ.પ્ર.) બહારથી નાણાં મેળવી પોતાની સ્થિતિ માલદાર કરવી. **૦ ભલું ને આપણે ભલા** (રૂ.પ્ર.) પારકી પંચાત ન કરવી. **૦ભંગ થવું** (-ભઙ્ગ-), **૦ ભાં(-ભા)ગવું** (રૂ.પ્ર.) પતિ-પત્ની વચ્ચે ઝઘડો થતાં કે અન્ય રીતે પત્નીનું ચાલ્યું જવું. (૨) પત્નીનું મરણ થવું. **૦ ભેગું થવું** (રૂ.પ્ર.) નાસીને ઘેર જઈ પહોંચવું. **૦ મારવું** (રૂ.પ્ર.) ઘરને ખરાબ કરવું. (૨) કુટુંબમાં વ્યભિચાર કરવો. **૦ માથે કરવું** (રૂ.પ્ર.) આખું ઘર શોધી વળવું. **૦ માંડવું** (રૂ. પ્ર.) પરણવું. **૦માં ઘંટ ફરવો** (-ઘણ્ટ-), **૦માં ઘંટ વાગવો** (-ઘણ્ટ-) (રૂ.પ્ર.) અતિ ગરીબાઈ હોવી. **૦માં ઘોડા ફેરવવા** (રૂ.પ્ર.) અવિવેક કરવો. **૦માં વાંસ ફરવો, ૦માં ભૂત ભૂસકા મારે, ૦માં શંખ વાગે, ૦માં હનુમાન હડીઓ કાઢે,** (-હડિયો-), **૦માં હાંલ્લા (કે હાંલ્લાં) કુસ્તી કરે** (રૂ.પ્ર.) અત્યંત ગરીબી હોવી. **૦માં બેસવું** (-બૅસવું) (રૂ.પ્ર.) પારકા પુરુષનું બહારની સ્ત્રીએ આવી ઘર માંડવું. **૦માં ઘાલવી,**

૦માં બેસાડવી (-બૅસાડવી) (રૂ.પ્ર.) પારકાની સ્ત્રીને પત્ની કરી રાખવી. ૦ રાખવું (રૂ. પ્ર.) જાત સંભાળી વ્યવહાર કરવો. ૦ લઈ બેસવું (-બૅસવું) (રૂ.પ્ર.) સંસાર-વ્યવહાર સારી રીતે ચલાવવો. ૦ લાગવું (રૂ.પ્ર.) ઘરને આગ લાગવી. (૨) પાયમાલ થવું. ૦ વસાવવું (રૂ.પ્ર.) પરિણીત જીવન શરૂ કરવું. ૦ વાસવું (રૂ. પ્ર.) ઘરને તાળા-કૂંચી કરવાં, ઘર બંધ કરવું. ૦ વિચારવું (રૂ.પ્ર.) ખર્ચ કરતાં પહેલાં પોતાની શક્તિ જોવી. ૦ સંભાળવું (-સમ્ભાળવું) (રૂ.પ્ર.) ઘરનો વહીવટ કરવો. (૨) પોતાની શક્તિ જોવી. ૦ સાંઢવું, ૦ સોંઢવું (-સોંઢવું) (રૂ.પ્ર.) પતિ-પત્નીએ સાથે રહી ઘર ચલાવવું. ઘેર તાળું દેવાવું (ઘેરય-) (રૂ.પ્ર.) નિર્વંશ જવો. ઊંચું ઘર (રૂ.પ્ર.) ખાનદાન કુટુંબ]

**ઘર-આંગણું** ન. [+ જુઓ 'આંગણું.'] ઘરના આગળના બારણા સામેનું ફળિયું. (૨) (લા.) અતિ પરિચયવાળું નજીકનું સ્થાન. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) પ્રિયજનની પ્રતીક્ષા કરવી]

**ઘર-ઉદ્યોગ** પું. [+ સં.] ગૃહ-ઉદ્યોગ

**ઘર-ઉં(-ઊં)બરિયું** વિ. [જુઓ 'ઘર-ઉં(-ઊં)બરો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] દરેક ઘેર ફરી વળનારું

**ઘર-ઉં(-ઊં)બરો** પું. [+ જુઓ 'ઉં(-ઊં)બરો.'] (લા.) ઘર-આંગણું. [-રે (રૂ. પ્ર.) તદ્દન પડોશમાં]

**ઘર-ઊજડી** વિ., સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ઊજડવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] ઘરનો નાશ કરનાર સ્ત્રી

**ઘર-ઊઠી** વિ., સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ઊઠવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] (લા.) ગૃહ-કંકાસ, ઘર-કજિયો, ગૃહ-કલેશ

**ઘર-કજિયો, ઘર-કંકાસ** (-કઙ્કાસ) પું. [+ જુઓ 'કજિયો,' 'કંકાસ'] ગૃહકલેશ, ઘર-ઊઠી

**ઘર-કામ** ન. [+ જુઓ 'કામ.[૨]'] ઘરમાંનું નાનું મોટું કોઈ પણ પ્રકારનું કામકાજ

**ઘરકિ(-ચિ)યું** ન. [રવા.] ઘુરકિયું

**ઘર-કૂકડ** વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'કૂકડું.'], **-ડિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **-ડી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] **-ડું** વિ. [+ જુઓ 'કૂકડું.'] (લા.) ઘરમાં જ ભરાઈ બેસી રહેનારું. (૨) શરમાળ

**ઘરકેહ** ન. [ફા.] કડા. (વહાણ.)

**ઘર-કેળવણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + 'કેળવણી.'] ઘરમાં મળતી તાલીમ, ગૃહ-શિક્ષણ

**ઘર-ખટલો** પું. [જુઓ 'ઘર' + 'ખટલો.'] ઘરમાંનો સરસામાન અને પત્ની છોકરાં વગેરે કુટુંબ-કબીલો, ઘર-બાર

**ઘર-ખપ** પું. [જુઓ 'ઘર' + 'ખપ.'] ઘર માટેનો ઉપયોગ

**ઘર-ખપ(-ફ)ત** વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'ખપત.'] ઘર માટે ઉપયોગી, ઘર-ખપનું

**ઘર-ખરચ** પું., ન. [જુઓ 'ઘર' + ખરચ.'], **ઘર-ખર્ચ** પું., ન. [+ જુઓ 'ખર્ચ.'] ઘરનો વ્યવહાર ચલાવવા માટે થતો નાણાંનો વ્યય [ઘરખર્ચ માટેની રકમ

**ઘર-ખરચી, ઘર-ખર્ચી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ખરચી'-'ખર્ચી.'] 

**ઘર-ખણે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'ખણું' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] (લા.) ઘરને આંગણે

**ઘર-ખૂણિયું** વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'ખૂણો' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઘરખૂણે પડી રહેનારું, ઘર-કૂકડિયું. (૨) શરમાળ. (૩) ઘરગથ્થુ

**ઘર-ખૂણે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'ખૂણો' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] ઘરના ખૂણામાં, એકાંતમાં, ખાનગીમાં. (૨) (લા.) માંહોમાંહે, અંદરોઅંદર, અંદર-મેળે

**ઘર-ખેડ** (-ડય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + 'ખેડ.'] ખેડૂત કે ખાતેદાર જાતે જ પોતાનાં ખેતર ખેડતો હોય એવી સ્થિતિ, ઘર-જોત

**ઘર-ખોદુ** વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'ખોદવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.], **-દું** વિ. [+ 'ખોદવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] (લા.) પોતાના ઘરની જ નાલેસી કરનારું, પોતાના ઘરને જ નુકસાન પહોંચાડનારું (એક ગાળ)

**ઘર-ખોયું** વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'ખોવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] પોતાના ઘરનું ગુમાવ્યું હોય કે ગુમાવે તેવી બુદ્ધિવાળું (એક ગાળ)

**ઘર-ખોરડાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ઘર' + 'ખોરડું.' સમાન અર્થવાળા બે શબ્દોનો સમાસ] છાપરાવાળાં રહેણાક મકાન. (૨) (લા.) સ્થાવર મિલકત, ઘરની માલ-મિલકત

**ઘર-ગઈ** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + 'ગઈ'–ભૂ. કૃ., સ્ત્રી.] ઘરનો નાશ કર્યો હોય–કરે તેવી સ્ત્રી (એક ગાળ)

**ઘર-ગથુ, -થું, -થ્થુ, -થ્થું** (-થ્થુ) વિ. [જુઓ 'ઘર' + સં. ગ્રહનો વિકાસ] ઘરમાં જ કામ લાગે તેવું ઘરમાં જ જેનો વપરાશ કરવાનો છે કે થઈ શકે તેવું. (૨) (લા.) ખાનગી

**ઘર-ગો(-ઘો)ટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + 'ગોઠી.'] (લા.) ઘરમાં ભોજન કરતી વેળા પહેરવામાં આવતું રેશમી કે રેયોન અથવા શણનું અબોટિયું

**ઘરઘર[૧]** પું [સં. ઘર્ઘર, રવા.] 'ઘર ઘર' એવો અવાજ [૦ થવું (રૂ.પ્ર.) મૃત્યુ-સમયનો શ્વાસ ચાલવો. (૨) ઘંટી ફેરવતાં થતો અવાજ

**ઘર ઘર[૨]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર,'-દ્વિર્ભાવ.] એ નામની એક રમત

**ઘર-ઘરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + સં. गृहिणी > પ્રા. घरिणी] ઘર-ધણિયાણી, ઘરવાળી [(લા.) પુનર્લગ્ન, નાતરું

**ઘરઘરણું** ન. [જુઓ 'ઘર' + સં. ग्रहणक > પ્રા. घरणअ-]

**ઘરઘરવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ઘરઘર,[૧]'-ના.ધા.] 'ઘર ઘર' એવો અવાજ કરવો. (૨) અંતકાળનો એવો શ્વાસ ઊપડવો

**ઘર-ઘરાઉ** વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'ઘરાઉ.'] ઘેર બનાવેલું. (૨) માંહોમાંહેનું, ખાનગી ['ઘર' એવો અવાજ

**ઘરઘરાટ** પું. [જુઓ 'ઘરઘર[૧]' + ગુ. 'આટ' ત.પ્ર.] 'ઘર-

**ઘરઘરેહ** પું. રોધ. (વહાણ.)

**ઘરઘવું** સ.ક્રિ. [સં. गृह-ग्रह > घरग्गह, ના. ધા.] વિધુર કે વિધવાએ ફરી ઘર કરવું, ઘરઘરણું કરવું, પુનર્લગ્ન કરવું. (ભૂ. કૃ. માં કર્તરિ પ્રયોગ : 'હું ઘરઘ્યો–હું ઘરઘી')

**ઘર-ઘાટ** પું. [જુઓ 'ઘર' + 'ઘાટ.[૨]'] ઘરની રીતભાત, ઘરની રહેણીકરણી

**ઘર-ઘાટી** પું. [જુઓ 'ઘર' + 'ઘાટી.'] (મુખ્યત્વે મુંબઈમાં) ઘરકામ કરનારો પશ્ચિમઘાટનો રહીશ માણસ, રામો

**ઘર-ઘાલુ** વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'ઘાલવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] (લા.) પોતે પોતાના ઘરનું જ ગુમાવી કામ કે વ્યવહાર

કરનારું, કૃતઘ્નિયું. (૨) ઉડાઉ, ખરચાળ

**ઘર-ઘુરા** પું. [રવા.] એક પ્રકારનું નાનું જંતુ, તમરું

**ઘર-ઘૂસિયું** વિ. [જુઓ 'ઘર' + ઘૂસવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ઘર-કૂકડ.'

**ઘર-ઘેલું** (-ઘેલું) વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'ઘેલું.'] ઘરનું ઘેલું લાગ્યું હોય તેવું, ઘર તરફ જ મમતા રાખનારું

**ઘર-ઘોટી** જુઓ 'ઘર-ગોટી.'

**ઘર-ઘોલકિયું** વિ. [જુઓ 'ઘર' + ઘોલકું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'ઘર-કૂકડ.'

**ઘર-ઘોલકું** ન. [જુઓ 'ઘર' + 'ઘોલકું.'] ખૂબ નાનું ઘર

**ઘર-ઘોલીકું** ન. [જુઓ 'ઘર-ઘોલકું.'] એ નામની એક રમત (છોકરીઓની)

**ઘરચિયું** જુઓ 'ઘરકિયું.'

**ઘર-ચોદણિયું** વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'ચોદણિયું.'] ઘરમાં ને ઘરમાં આડો વ્યવહાર રાખનારું

**ઘર-ચોળું** ન. [જુઓ 'ઘર' + સં. चोलक- > પ્રા. चोलअ-] માંગલિક પ્રસંગે સૌભાગ્યવતીને પહેરવાની બાંધણી પ્રકારની રેશમી ચૂંદડી, કલગર

**ઘર-જણ્યું** વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'જણવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] ઘરમાં જન્મ થયો છે તેવું. (૨) (લા.) પોતાનું, અંગત

**ઘર-જમાઈ** પું. [જુઓ 'ઘર' + 'જમાઈ.'] સાસરામાં રહેનારો જમાઈ. [૦ **થઈ પડવું** (રૂ. પ્ર.) ભારરૂપ થઈ પડવું. (૨) ઉપયોગમાં ન આવવાની સ્થિતિ થવી]

**ઘર-જુગત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + 'જુગત.'] યુક્તિપુરઃસર ઘર ચલાવવું એ, ઘર ચલાવવાની કરકસર

**ઘર-જોગું** વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'જોગ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઘરમાં ખપ લાગે તેટલું, ઘરમાં વાપરવા જોઇયે તેટલું

**ઘર-જોત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + જૂતવું.'] જુઓ 'ઘર-ખેડ.' [ઘરેડો

**ઘરટલો** પું. [રવા.] મરણ વખતે ઊપડતો શ્વાસ, ઘરડકો,

**ઘર-ટંટો** (-ટણ્ટો) પું. [જુઓ 'ઘર' + 'ટંટો.'] જુઓ 'ઘર-કંકાસ.'

**ઘર-ટીપ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + 'ટીપ.'] મકાનોની યાદી

**ઘર(-રે)ડ**[1] (-ડ્ય) સ્ત્રી. ધોરણ, નિયમ, રાહ, ધારો, ચાલુ રૂઢિ [અવાજથી

**ઘરડ**[2] (૦ ઘરડ) ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ઘરડ ઘરડ' એવા

**ઘરડ**[3] (-ડ્ય) સ્ત્રી. આંબલીની સૂકી છાલ [ઘરડિયો

**ઘરડકો** પું. [રવા.] મૃત્યુ સમયે ચાલતા શ્વાસનો અવાજ,

**ઘરડ ઘરડ** જુઓ 'ઘરડ.[2]'

**ઘરડ-પણ** ન. [જુઓ 'ઘરડું' + ગુ. 'પણ' ત. પ્ર.] ઘડપણ

**ઘરડ-ફરડ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ઘરડ-ફરડ' એવા અવાજથી (છાસ કરવાનો અવાજ)

**ઘરડવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ઘરડ,' ના.ધા.] 'ઘરડ ઘરડ' એવો અવાજ થાય એમ ઘસવું. (૨) એવા અવાજે ઊંઘ કરવી. (૩) (લા.) ગમે તેમ ગમે તેવું લખી નાખવું. **ઘરડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઘરડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઘરડાપો** પું. [જુઓ 'ઘરડું' + ગુ. 'પો' ત.પ્ર.] ઘડપણ, બુઢાપો

**ઘરડામું** વિ. [જુઓ 'ઘરડું' દ્વારા.] ઘરડું દેખાતું, ઘરડું લાગતું

**ઘરડા-વરડા** પું., બ.વ. [જુઓ 'ઘરડો,'-દ્વિર્ભાવ.] બાપદાદા, વડવા, પૂર્વજ વડીલો

**ઘરડાવવું, ઘરડાવું** જુઓ 'ઘરડવું'માં.

**ઘરડિયું** વિ. [જુઓ 'ઘરડું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] વૃદ્ધ ઉંમરે પહોંચેલું, તદ્દન વૃદ્ધ, બુઢ્ઢિયું, તદ્દન ઘરડું

**ઘરડિયો** પું. [જુઓ 'ઘરડ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] કઠણ સપાટી ઉપરનો ઘસરકો. (૨) કંઠમાંથી થતો મૃત્યુ સમયનો અવાજ, ઘરડકો. (૩) ધાર કાઢવાનો પથ્થર, નિસરણો. (૪) તળાતી વસ્તુ ફેરવવાનું લાકડાનું એક સાધન. (૫) શેકાઈને ફૂટતા ચણાનાં ફોતરાં ઉખેડવા માટે ઘરડવાનું લાકડાનું એક સાધન. (૬) ઘાસ કાપવાનું દાતરડું

**ઘરડું** વિ. ગલઢું, વૃદ્ધ, જૈફ. (૨) પાકી ગયેલું (ફળ વગેરે), [**-ડા** (રૂ.પ્ર.) બાપદાદા, ઘરડિયા. **-ડામાં ખપવું** (રૂ.પ્ર.) અનુભવી ગણાવું. (૨) મૂર્ખા ગણાવું. ૦ **કચ્ચર**, ૦ **ખખ**, ૦ **ખખ્ખ**, ૦ **ખંખ** (-ખઙ્ખ), ૦ **ડચ્ચર**, ૦ **પાન**, ૦ **હાડ** (રૂ.પ્ર.) ખૂબ વૃદ્ધ માણસ. **-ડે ઘડપણ** (-ણ્ય) (રૂ.પ્ર.) તદ્દન ઘરડી અવસ્થામાં]

**ઘરડેરા** પું., બ.વ. [જુઓ 'ઘરડેરું.'] બાપદાદા, વડવા

**ઘરડેરું** વિ. [જુઓ 'ઘરડું' + ગુ. તુલનાત્મક 'એરું' ત.પ્ર.] વધુ ઘરડું

**ઘરડો** પું. [રવા.] કઠણ સપાટી ઉપર પડેલો ઘસરકો, ઘરડિયો

**ઘરડો-વરડો** પું. [જુઓ 'ઘરડું,'-દ્વિર્ભાવ.] પાકટ અને પુખ્ત માણસ

**ઘરણ** ન. [સં. ग्रहण > પ્રા. घरण, પ્રા. તત્સમ] સૂર્ય-ચંદ્રનું થતું ગ્રહણ. [૦ **થવું** (રૂ.પ્ર.) અડચણ આવવી. (૨) તકરાર થવી. ૦ **લગાડવું** (રૂ.પ્ર.) જૂઠું સમજાવી બીજાંને લડાવવાં. ૦ **લાગવું, વળગવું** (રૂ.પ્ર.) એકબીજા વચ્ચે તકરાર થવી]

**ઘરણ-ઘેલું** (-ઘેલું) વિ. [જુઓ 'ઘરણ' + 'ઘેલું.'] (લા.) અર્ધ-ગાંડું. (૨) વહેમીલું, શંકાશીલ

**ઘરણિયું** વિ. [જુઓ 'ઘરણ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ગ્રહણ વખતે જન્મેલું. (૨) (લા.) મુશ્કેલીને સમયે ચીજવસ્તુ માગનારું

**ઘર(-રે)ણી** સ્ત્રી. [સં. गृहिणिका > પ્રા. घरिणिआ, જૂ. ગુ.] ગૃહિણી, ઘર-ધણિયાણી

**ઘરણું** ન. [સં. ग्रहणक- > પ્રા. घरणअ-] ઘરેણું, અલંકાર. (૨) ગિરો મૂકવું એ. (૩) (લા.) બારણા આગળ લાંઘવા બેસવું એ, ધરણું [ઘરનો વહીવટ

**ઘર-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [જુઓ 'ઘર' + સં.] ઘરનો કારભાર,

**ઘર-થાળ** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' દ્વારા.] જેના ઉપર માત્ર ઘર જ ઊભું કરી શકાય તેવી જમીન કે જગ્યા, ઘર-ભોણી, 'હોમ-સાઇટ' [ઉજ્જવલ કરનારો દીકરો

**ઘર-દીવડો** પું. [જુઓ 'ઘર' + 'દીવડો.'] (લા.) (ઘરને

**ઘર-દેવ** પું. [જુઓ 'ઘર' + સં..] ઘરનો પતિ, ઘર-ધણી

**ઘર-ધણિયાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર + 'ધણિયાણી.'] મકાન-માલિક સ્ત્રી. (૨) પત્ની, ભાર્યા

**ઘર-ધણી** પું. [જુઓ 'ઘર' + 'ધણી.'] મકાન-માલિક. (૨) પતિ, ખાવિંદ, ઘરવાળો

**ઘર-ધંધો** (-ધન્ધો) પું. [જુઓ 'ઘર' + 'ધંધો.'] ક્યાંય નોકરી ન કરતાં પરચૂરણ રીતે કરવામાં આવતો વેપાર-રોજગાર

**ઘર-ધાવડું** વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'ધાવવું' + ગુ. 'ડું' કૃ.પ્ર.] (લા.) બાપદાદા મૂકી ગયા હોય તેવી મિલકત ઉપર નભનારું. (૨) (લા.) નિરુદ્યમી

**ઘર-ધોણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + ધોવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ઘરમાં જ જાતે યા નોકર દ્વારા લૂગડાં ધોવાની ક્રિયા

**ઘર-નાર** (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + 'નાર.'], -રી સ્ત્રી. [+ સં.] ગૃહિણી, ઘર-ધણિયાણી, ઘરવાળી

**ઘર-નું** વિ. [ જુઓ 'ઘર' + ગુ. 'નું'છ.વિ. નો અનુગ.] (લા.) પોતાનું, અંગત. (૨) પોતાના ઘરનું હોય તેનું (પારકું પણ.) (૩) (લા.) ખાનગી

**ઘર-પદી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + 'પદી.'](લા.) જૂના સમયનો ઘરવેરાનો એક પ્રકાર

**ઘર-પાઠ** પું. [જુઓ 'ઘર' + સં.] વિદ્યાર્થીનું ઘેરથી તૈયાર કરી લાવવાનું કામ, 'હોમ-વર્ક'

**ઘર-પ્રવેશ** પું. [જુઓ 'ઘર + સં.] જુઓ 'ગૃહ-પ્રવેશ.'

**ઘર-ફાડુ** વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'ફાડવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] ઘરફાડ કરનાર ચોર, ખાતર પાડનાર

**ઘર-ફાંત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' દ્વારા.] સરકારી વસૂલાત આપવા માટે કરેલી વ્યવસ્થા

**ઘર-ફૂટ** (-ટય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + 'ફૂટ.'] ઘરનાં ને ઘરનાં જ માણસો તરફથી કરવામાં આવતો દગો

**ઘરફો** પું. એ નામનું એક ઘાસ

**ઘર-ફોડ** (-ડય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + 'ફોડવું.'] ઘર તોડીને કરવામાં આવતી ચોરી, 'હાઉસ-બ્રેકિંગ,' 'બર્ગ્લરી'

**ઘર-ફોડિયું** વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'ફોડવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.], **ઘર-ફોડુ** વિ. [+ 'ફોડવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ.પ્ર.] ઘરફોડ ચોરી કરનારું, 'બર્ગ્લર' ['ઘર-ખટલો.'

**ઘર-બાર** ન. [જુઓ 'ઘર' + 'બાર.[૧]' (બારણું)] (લા.) જુઓ

**ઘરબારી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઘર-બારવાળું, સંસારી, ગૃહસ્થાશ્રમી, બાળબચ્ચાંવાળું [અને એનો પ્રકાર

**ઘર-બાંધણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + 'બાંધણી.'] ઘરનું બાંધકામ

**ઘર-બૂડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + 'બૂડવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] (લા.) ઘરની પાયમાલી, ઘરનું સત્યાનાશ

**ઘ(-ઘે)ર-બેઠાં, -ઠે** (-બૅઠાં,-ઠે) ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'બેઠું' + ગુ. 'આં'- 'એ' સા. વિ.,પ્ર.] ઘરમાં જ બેસીને, ઘરની બહાર ક્યાંય પણ ગયા વિના. [**-ઠેની નોકરી** (રૂ.પ્ર.) ખૂબ આસાન નોકરી]

**ઘર-બોળ** (-બૉળ) વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'બોળવું'], -ળું (-બૉળું) વિ. [+ ગુ. 'ઉ' કૃ.પ્ર.] (લા.) ઘરને નુકસાનમાં નાખનારું. (૨) ઘરની પ્રતિષ્ઠાને લાંછન લગાડનારું

**ઘર-ભરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + 'ભરવું' + ગુ. 'અણું' કૃ.પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] (લા.) નવા મકાનની વાસ્તુ-ક્રિયા

**ઘર-ભરુ, -રું** વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'ભરવું' + ગુ. 'ઉ'-'ઉં' કૃ.પ્ર.] ગમે ત્યાંથી ગમે તે રીતે લાવી ઘરમાં પૈસા જમાવનાર

**ઘર-ભંગ** (-ભઙ્ગ) વિ. [જુઓ 'ઘર' + સં.] જેની પત્ની મરણ પામી છે તેવો (પુરુષ), વિધુર

**ઘર-ભાડું** ન. [જુઓ 'ઘર' + 'ભાડું.'] બીજાના મકાનમાં રહેવા માટે ચૂકવવાની રકમ

**ઘર-ભાર** પું. [જુઓ 'ઘર + સં.] ઘરનો વહીવટ ચલાવવાનો બોજ. (૨) બહારથી ધંધો-નોકરી દ્વારા કુટુંબનું ભરણપોષણ કરવાનો બોજ

**ઘર-ભેણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + 'ભેણી.'] જેના ઉપર મકાન હોય કે મકાન જ માત્ર કરી શકાય તેવી જમીન, ઘર-થાળની જમીન. (૨) ગામ કે નગરના વસવાટની જમીન

**ઘર-ભેદુ** વિ. [જુઓ 'ઘર' + ભેદવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ.પ્ર.] પોતાના ઘરની અંગત વાતો ખુલ્લી પાડી દગો દેનારું

**ઘર-મંદિર** (-મન્દિર) ન. [જુઓ 'ઘર' + 'સં.] ઘરના જ એક ભાગમાં સેવા-પૂજા માટે કરેલું નાનું મંદિર—દેવાલય

**ઘર-માર** વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'મારવું.'] (લા.) ઘરમાં ને ઘરમાં નુકસાન કરનારું, પોતાના જ ઘરમાંથી ચોરી કરનારું

**ઘર-માલિ(-લે)ક** પું. [જુઓ 'ઘર' + 'માલિ(-લે)ક.'], **ઘર-માટી** પું. [જુઓ 'ઘર' + 'માટી.[૨]'] જુઓ 'ઘર-ધણી.'

**ઘરમુખું** વિ. [જુઓ 'ઘર' + સં. મુખ + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] પોતાના ઘર તરફ જ જેનું મોઢું છે—નજર છે તેવું, ઘરમાં ભરાઈ રહેનાર

**ઘર-મેળ** પું. [જુઓ 'ઘર' + 'મેળ.'] ઘરમાં સૌ કુટુંબીઓનું સંપીલું જીવન. (૨) ઘરનો આવક-જાવકનો હિસાબ રાખવાનો ચોપડો

**ઘરમેળે** ક્રિ.વિ. [+ ગુ. 'એ' ત્રી.વિ., પ્ર.] ઘેર બેસીને સમાધાનપૂર્વક, અંદર-અંદરના મેળથી

**ઘર-મોયું** (-મોઃયું), **-હું** (-મોઃયું) વિ. [જુઓ 'ઘર' + સં. મુખ > પ્રા. મુહ + ગુ. 'યું' ત.પ્ર.] જુઓ 'ઘર-મુખું.'

**ઘર-રખાણું** વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'રાખવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.], **ઘર-રખુ(-ખું)** વિ. [+ ગુ. 'ઉ'-'ઉં' કૃ.પ્ર.] ઘરને ઘસારો ન થાય તે રીતે ઘરને સાંચવનારું

**ઘરરખુ-પણું** ન. [ + ગુ. 'પણું' ત. પ્ર.] (લા.) સંકોચશીલતા, 'કૉન્ઝર્વેટિઝમ' (કિ.ઘ.)

**ઘર-રખું** જુઓ 'ઘર-રખુ.'

**ઘર-રોઈ** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર-રોયું' ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઘરમાં ને ઘરમાં દુઃખને લીધે રડયા કરતી સ્ત્રી

**ઘર-રોયું** વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'રોવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ઘરમાં પડયું પડયું રોયા કરતું. (૨) (લા.) બીકણ, નમાલું

**ઘર-વખરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + 'વખરી.'] ઘરનું રાચરચીલું ઘરને લગતો સર-સામાન

**ઘર-વખુ** વિ. [જુઓ 'ઘર' દ્વારા.] જુઓ 'ઘર-મોયું.'

**ઘર-વટ** (-ટય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + સં. વૃત્તિ > પ્રા. વટ્ટિ.] ઘરનાં હોય એવો ગાઢ સંબંધ, ઘરોબો

**ઘરવડ(-ર)વું** સ.ક્રિ. [રવા.] ખંજોળવું, વલૂરવું. (૨) રગદોળવું. **ઘરવડા(-રા)વું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઘરવડા(-રા)વવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઘરવડા(-રા)વવું, ઘરવડા(-રા)વું** જુઓ 'ઘરવડવું'માં.

**ઘર-વણાઉ** વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'વણવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ.પ્ર.] ઘરના ઉપયોગ માટે ખાસ વણેલું. (૨) (લા.) કલ્પિત, જોડી કાઢેલું [ઘરમાંનો ઉપયોગ, ઘરમાંનો વાપર

**ઘર-વપરાશ** પું., (-સ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + 'વપરાશ.']

**ઘરવરવું** જુઓ 'ઘરવડવું.'

**ઘરવરાવવું, ઘરવરાવું** જુઓ 'ઘરવઠવું'માં.

**ઘરવરા-પૂર** વિ. [જુઓ 'ઘર-વરો' + 'પૂરવું.'] ઘરનો ખર્ચ ચાલે એટલા પૂરતું

**ઘર-વહું(-લ્હું)** વિ. [જુઓ 'ઘર' + સં. वल्लभ-> वल्लह] જેને ઘર વહાલું છે તેવું. (૨) ઘરમાં જ પડી રહેનારું

**ઘર-વાખરો** પું. [જુઓ 'ઘર' + 'વાખરો.'] જુઓ 'ઘર-વખરી.'

**ઘર-વાવ** (-વ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + 'વાવ.'] ઘરના ભાગમાં આવેલી વાવ, ઘરમાંથી જેનાં પગથિયાં શરૂ થાય છે તેવી વાવ (જેમાં બહારનાંઓનો પ્રવેશ ન હોય.)

**ઘર-વાસ** પું. [જુઓ 'ઘર' + સં.] ગૃહવાસ, ઘર કરીને રહેવું એ, ગૃહસ્થાશ્રમ. (૨) પતિ-પત્નીનો સહવાસ

**ઘર-વાળી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર-વાળો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઘરની માલિક સ્ત્રી. (૨) પત્ની, ભાર્યા, ઘર-ધણિયાણી

**ઘર-વાળો** વિ., પું. [જુઓ 'ઘર' + ગુ. 'વાળું' ત. પ્ર.] ઘરનો માલિક, 'લૅન્ડ-લૉર્ડ.' (૨) પતિ, સ્વામી, ધણી

**ઘર-વેરો** પું. [જુઓ 'ઘર' + 'વેરો.[૨]'] ગામ કે નગરમાં આવેલાં મકાનોનો સરકારી કે સુધરાઈનો કર, 'હાઉસ-ટૅક્સ'

**ઘર-વૈતરું** ન. [જુઓ 'ઘર' + 'વૈતરું.'] ઘર-ધંધો કરનાર પુરુષ કે સ્ત્રી. (૨) વૈતરા-રૂપ ઘરકામ

**ઘર-વૈદું** ન. [જુઓ 'ઘર' + 'વૈદું.'] દવાખાને ગયા વિના જ ઘરનાં ઓસડિયાંનો ઉપયોગ કરવામાં આવે એ

**ઘર-વ્યવસ્થા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + સં.] ગૃહ-વ્યવસ્થા, ઘરના વહીવટની ગોઠવણ, ઘરનો કારભાર

**ઘર-શાહી** વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'શાહી.[૧]'] ઘરના મોભાને છાજતું, ઘરની સ્થિતિને અનુસરીને થતું

**ઘર-શાં(-સાં)તિક** ન. [જુઓ 'ઘર' + સં. शान्तिक] જુઓ ['ગ્રહ-શાંતિ.'

**ઘર-સબસીડ** ન. [જુઓ 'ઘર' દ્વારા.] ખેડૂતોને ઝૂંપડાં બાંધવા અગાઉથી આપવામાં આવતી સરકારી રકમ

**ઘર-સરૈ** વિ. [જુઓ 'ઘર' દ્વારા.] ઘર-સંસારી, ગૃહસ્થાશ્રમી

**ઘર-સંભાળ** (-સમ્ભાળ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'સંભાળ.'] ઘર સાચવવું એ, ગૃહ-સંચાલન. 'હાઉસ-કીપિંગ.'

**ઘર-સંસાર** (-સંસાર) પું. [જુઓ 'ઘર' + સં.] ગૃહસ્થી જીવન, સંસાર-વ્યવહાર, ઘર-વહેવાર

**ઘર-સંસારી** (-સંસારી) વિ. [+ સં., પું.] ગૃહસ્થાશ્રમી

**ઘર-સાડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + 'સાડી.'] માત્ર ઘરમાં જ પહેરી શકાય તેવો સાડલો

**ઘર-સુતારું** ન. [જુઓ 'ઘર' + સં. सूत्रकार > પ્રા. सुत्तार + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઘર-સૂત્ર, ગૃહ-સંસાર, ગૃહસ્થાશ્રમી જીવન

**ઘર-સૂત્ર** ન. [જુઓ 'ઘર' + સં.] ઘર-વહેવાર, ગૃહ-તંત્ર, ઘર-સંસાર

**ઘર-સેવા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘર' + સં.] ઘરનાં કામકાજ. (૨) મંદિરને બદલે ઘરમાં ઠાકોરજી કે અન્ય દેવ-દેવીની સેવા-પૂજા. [૦ પધરાવવી (રૂ. પ્ર.) મંદિરમાંથી કે ગુરુ પાસેથી ઠાકોરજીનું સ્વરૂપ ઘેર પધરાવી સેવા કરવી] [ખાનગી

**ઘરાઉ** વિ. [જુઓ 'ઘર' + ગુ. 'આઉ' ત. પ્ર.] ઘરનું, ઘરઘરાઉ,

**ઘરાક(-ગ)** વિ. [સં. ग्राहक દ્વારા] (લા.) દુકાન વગેરેથી માલ-સામાન ખરીદ કરનાર. (૨) ખૂબી પરખનાર

**ઘરાકી(-ગી)** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] દુકાન વગેરે ઉપર ખરીદવા આવનાર ઘરાકોનો આવરો. (૨) (લા.) ઉઠાવ, ખપત, ખરીદ

**ઘરાખું** ન. એરિંગનો એક ભાગ

**ઘરાગ** જુઓ 'ઘરાક.' [ઘરાક સ્ત્રી

**ઘરાગણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘરાગ' + ગુ. 'અણ' સ્ત્રીપ્રત્યય]

**ઘરાગી** જુઓ 'ઘરાકી.'

**ઘરાટો** પું. ટેવ, હેવા, આદત

**ઘરા(-રે)ણિયાત** વિ. [જુઓ 'ઘરાણું.[૧]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર. દ્વારા.] ઘરાણે લીધેલું, ગિરો લીધેલું

**ઘરા(-રે)ણિયું** વિ. [જુઓ 'ઘરાણું[૧]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] અવેજના સાટામાં વ્યાજે લીધેલું કે આપેલું, ગિરો મૂકેલું. (૨) કરજે લીધેલા રૂપિયાનું વ્યાજ નહિ અને ખેતરની સાંથ કે ઘરનું ભાડું નહિ એવા કરારે આપેલું

**ઘરા(-રે)ણું[૧]** ન. [સં. ग्रहणक- > પ્રા. घरणअ-] અલંકાર, ભૂષણ, દાગીનો (સોના-ચાંદી કે અન્ય ધાતુ વગેરેનો). (૨) ગિરો મૂકવાની પ્રક્રિયા

**ઘરાણું[૨]** ન. [સં. गृह-गानक- > પ્રા. घरागाअ, હિં. घराना] કુલ-પરંપરા, કુલ, વંશ, ખાનદાન. (૨) પોતપોતાની સંગીત ગાવાની ચાલી આવતી પરંપરા, કુલ-ગાન-પરંપરા

**ઘરાબ** ન. એ પ્રકારનું વહાણ. (વહાણ.)

**ઘરાળુ** વિ. [જુઓ 'ઘર' + ગુ. 'આળુ' ત. પ્ર.] ઘરઘરાઉ, ઘરને જ લગતું

**ઘરાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ઘર' + અપ. 'આઇં' પ. વિ., બ. વ., પ્ર., અપ. घराइं > 'ઘરાં' (ઉ. ગુજરાત)] ઘરો (બ.વ.), નાનાં મકાન, ઓરડાં

**ઘરાં-પરાં** ન., બ. વ. મીઠાશવાળી વાતચીત

**ઘરિયા** સ્ત્રી. ધાતુ ગાળવાની કુલડી

**ઘરું** ન. [સં. गृहक- > પ્રા. घरअ-] નાનું ખાનું, નાનું પાકીટ (ચશ્મા વગેરેનું). (૨) મ્યાન

**ઘરૂકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ઘૂરકવું. (૨) ગાજવું

**ઘરૂણી** જુઓ 'ઘરણી.'

**ઘરેડ** (-ડ્ય) જુઓ 'ઘરડ.[૨]' (=પદ્ધતિ).

**ઘરેડિયું** વિ. [જુઓ 'ઘરેડ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચીલા-ચાલુ, એક-ધારું

**ઘરેડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘરેડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] માણસનો મરતી વેળાનો કાંઈક અવાજ કરતો બેઠો શ્વાસ

**ઘરેડો** પું. [રવા.] માણસના મૃત્યુ-વખતનો અવાજ કરતો શ્વાસ, ઘરેરો, ઘરડકો. (૨) ઘરેડ, ચીલો, રાહ, પ્રકાર

**ઘરેણાઉ** વિ. [જુઓ 'ઘરેણું' + ગુ. 'આઉ' પ્ર.] ઘરાણે રાખેલું, ગિરો મૂકેલું, ઘરેણિયું—ઘરાણિયું [દસ્તાવેજ

**ઘરેણા-ખત** ન. [જુઓ 'ઘરેણું' + 'ખત.'] ગિરો-ખત, ગિરો-

**ઘરેણા-બાજી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘરેણું.' + 'બાજી.'] (લા.) એ નામની ગંજીફાની એક રમત

**ઘરેણિયાત** જુઓ 'ઘરાણિયાત.'

**ઘરેણું** જુઓ 'ઘરાણું.[૧]' [-ણાં ચઢા(-ઢા)વવાં (રૂ.પ્ર.) વાગ્દત્તા કન્યાને ચૂંદડી ઘરેણાં વગેરે આપવાં. -ણાં જેવું (રૂ. પ્ર.) ખૂબ કિંમતી. -(-રા)ણે મૂકવું (રૂ. પ્ર.) ગિરો મૂકવું. (-રા)ણે લેવું (રૂ. પ્ર.) ગિરો લેવું]

**ઘરેણું-ગાંઠું** ન. [જુઓ 'ઘરેણું' + સં. ग्रन्थित- > પ્રા. गंठिअ-] દર-દાગીનો

**ઘરે-બારે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઘર' + 'બાર' + બંનેને ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] ઘરબારવાળું હોય એમ, ઘર કુટુંબ પૈસે ટકે સુખ હોય એમ

**ઘરેરવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ઘરરર' એવો અવાજ કરવો. (૨) (લા.) વધારા પડતું બોલવું. (૩) ઝપાટાબંધ દોડયે જવું. **ઘરેરાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઘરેરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઘરેરાટ** પું. [જુઓ 'ઘરેરવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.], -ટી સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ ઘરરર એવો અવાજ. (૨) ક્રિ. વિ. નસકોરાં બોલે એમ. (૩) (લા.) એકદમ, ઝપાટાબંધ

**ઘરેરાવવું, ઘરેરાવું** જુઓ 'ઘરેરવું'માં.

**ઘરેરો** પું. [રવા.] મૃત્યુ વખતનો અવાજ કરતો માણસનો શ્વાસ, ઘરેડો, ઘરડિયો, ઘરડકો. (૨) ઘોઘરો અવાજ

**ઘરેલ**[1] પું. [રવા.] ઘોઘરો અવાજ

**ઘરેલ**[2] પું. લોઢાનું ટોડું [ઘેર ઘેર

**ઘરોઘર** (-રય) ક્રિ. [જુઓ 'ઘર,'–દ્વિર્ભાવ] પ્રત્યેક ઘેર,

**ઘરોપું** ન. [સં. गृहवस्त्वक- > પ્રા. घर-उप्पअ-], -પો, -ઓ પું. [જુઓ 'ઘરોપું.'] ઘરના જેવો ગાઢ સંબંધ. (૨) (લા.) સંપ. (૩) મૈત્રી, દોસ્તી [એ નામનું એક ઘાસ

**ઘરોલું** ન. રાતા ડાંડલાવાળું અને બાજરીના જેવાં પાંદડાંવાળું

**ઘરોળી** સ્ત્રી. [જુઓ દે. પ્રા. घरोलिआ] જુઓ 'ગરોળી.'

**ઘર્ઘર** પું. [સં., રવા.] 'ઘર ઘર' એવો અવાજ, ઘોઘરો અવાજ

**ઘર્મ** પું. [સં.] ઘામ, બફારો (જેમાં વારંવાર પરસેવો થયા કરે; 'ઉકળાટ.'માં પરસેવો ન પણ થાય.)

**ઘર્ષ** પું. [સં.] ઘર્ષણ, ઘસારો [(અ. ત્રિ.)

**ઘર્ષક** વિ. [સં.] ઘસારો આપનારું, ઘસનારું, 'ઍબ્રેસિવ.'

**ઘર્ષણ** ન. [સં.] ઘસારો થવાની ક્રિયા, 'ઍબ્રેશન', 'ફ્રિક્શન.' (૨) (લા.) અથડામણ, તકરાર, બોલાચાલી

**ઘર્ષણ-કાચ** કાચ પું. [સં.] આંધળો કાચ, 'ગ્રાઉન્ડ ગ્લાસ'

**ઘર્ષણ-ગુણક** ન. [સં.] ઘર્ષણ અને સપાટી વચ્ચેના બળનું પ્રમાણ

**ઘર્ષણ-નેતિ** સ્ત્રી. [સં.] યોગની એક પ્રક્રિયા. (યોગ.)

**ઘર્ષણ-વાદ્ય** ન. [સં.] સામસામું ઘસીને વગાડવાનું તે તે વાજિંત્ર (સરોદાથી કે ગજથી તારને ઘસારો આપવાથી વાગતું)

**ઘર્ષણ-વિદ્યુત** સ્ત્રી. [સં. °વિદ્યુત્] બે વસ્તુ સામસામી ઘસાવાથી ઉત્પન્ન થતી વીજળી

**ઘર્ષણાંક** (-ણાઙ્ક) પું. [+ સં. अङ्क] ઘર્ષણના માપનો આંકડો, 'કોઇફિશન્ટ ઓફ ફ્રિક્શન.' (પ. વિ.)

**ઘર્ષિત** વિ. [સં.] ઘસેલું. (૨) (લા.) સામસામું અથડામણમાં આવેલું, આથડી પડેલું

**ઘલઢું** જુઓ 'ગલઢું.' [જુઓ 'ગલઢેરું.'

**ઘલઢેરું** વિ. [જુઓ 'ઘલઢું' + ગુ. 'એરું' તુલનાત્મક ત. પ્ર.]

**ઘલાત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘલાવું' + ગુ. 'આત' કૃ. પ્ર.] (લા.) ફસાઈ પડવું એ. (૨) ભારે નુકસાનીમાં ઊતરવું એ. (૩) વસૂલાત ન આવવી એ

**ઘલામણ** ન. [જુઓ 'ઘાલવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ.પ્ર.] ઘલાવવાની ક્રિયા. (૨) ઘલાવવાનું મહેનતાણું

**ઘલામણું**[1] ન. [જુઓ 'ઘાલવું' + ગુ. 'આમણું' ક્રિયાવાચક કૃ.પ્ર.] (લા.) સંભોગનું સાધન [(લા.) સંભોગ કરાવનારું

**ઘલામણું**[2] વિ. [જુઓ 'ઘાલવું' + ગુ. 'ઉં' કર્તૃવાચક કૃ.પ્ર.]

**ઘલાવવું** જુઓ 'ઘાલવું'માં. (૨) (લા.) સંભોગ કરાવવો

**ઘલાવું** જુઓ 'ઘાલવું'માં. (૨) (લા.) ફસાઈ પડવું. (૩) ખોટ કે નુકસાન વહોરવું. [-ઈ જવું (રૂ.પ્ર.) ધીરેલાં નાણાં પાછાં ન મળે એવી સ્થિતિ થવી. (૨) ભારે નુકસાનીમાં ફસાઈ જવું]

**ઘવડ** પું. [જુઓ 'ઘવડવું.'] એ નામનો ચામડાનો એક રોગ

**ઘવડવું** સ.ક્રિ. [રવા.] ખંજોળવું, વલૂરવું. (૨) (લા.) વેઠવું, સહન કરવું. (૩) ખેંચવું, તાણવું. **ઘવડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઘવડાવવું**[1] પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઘવડાવવું**[1], **ઘવડાવું** જુઓ 'ઘવડવું'માં.

**ઘવડાવવું**[2] જુઓ 'ઘવાવું'માં.

**ઘવડા(-રા**[1]**)વવું**[2] જુઓ 'ઘવાવું'માં [ખૂજલી.

**ઘવડો** પું. [જુઓ 'ઘવડવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ખંજોળ, વલૂર,

**ઘવરાવવું**[1] જુઓ 'ઘવડાવવું.[2]'

**ઘવરાવવું**[2] સ.ક્રિ. અનાજમાં હાલરું પીલવું

**ઘવલું** ન. એ નામનું એક ઘાસ

**ઘવાવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ઘા,' -ના.ધા.] ઘાયલ થવું, જખમી થવું. **ઘવડા(-રા**[1]**)વવું**[2] પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઘશિ(-સિ)યું** વિ. [જુઓ 'ઘસવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] ઉઝરડી-લીધેલું, ઘસીને ઉખેડેલું. (૨) કરકરા લોટ જેવું. (૩) ન. સમુદ્રનું પાણી ખાડા કે કયારાઓમાં ભરી તૈયાર કરવામાં આવતું મીઠું, 'સી-સૉલ્ટ'

**ઘસ** ન. કંકુ. (૨) જમીનમાંની મોટી ફાટ

**ઘસ ઘસ** ક્રિ. વિ. [રવા.] ઊંઘમાં ચાલતા એકસરખા શ્વાસોચ્છ્વાસથી અવાજ થાય એમ

**ઘસઘસાટ** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઘસ ઘસ' + ગુ. 'આટ' ત.પ્ર.] નિદ્રામાં 'ઘસ ઘસ' એવા અવાજથી ભર.ઊંઘમાં રહે એમ

**ઘસડ-ગાડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘસડવું' + 'ગાડી.'] બહુ ધીમે ચાલતું વાહન [નકામી મહેનત, ઘસડ-બોળો

**ઘસડ-પટ્ટી** (-ટ્ટી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘસડવું' + 'પટ્ટી.'] (લા.)

**ઘસડ-પસડ** ક્રિ.વિ. [રવા.] ચાલતાં ફાટેલા જોડા જમીન સાથે ઘસાતા હોય એમ. (૨) (લા.) ઢંગધડા વિના, જેમતેમ

**ઘસડ-બોજો** પું. [જુઓ 'ઘસડવું' + 'બોજો.'] (લા.) મોટી ઉપાધિ, ભારે વ્યાધિ

**ઘસડ-બોળો** (-બૉળો) પું. [જુઓ 'ઘસડવું' + 'બોળવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] (લા.) જુઓ 'ઘસડ-પટ્ટી.'

**ઘસ(૦ર)ડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] જમીનમાં ઘસાતું જાય એ રીતે ખેંચવું. (૨) જેમતેમ કરી ઉતાવળે ઉતાવળે લખી કાઢવું. **ઘસ(૦ર)ડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઘસ(૦ર)ડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઘસ(૦ર)ડાવવું** જુઓ 'ઘસડવું'માં.

**ઘસ(૦ર)ડાવું** જુઓ 'ઘસડવું'માં. (૨) (લા.) અનિચ્છાથી ખેંચાવું, મન વિના તણાવું

**ઘસણ** (-ણ્ય), -ણી સ્ત્રી. [જુઓ સં. घर्षणी > પ્રા. घरसणी

અને સં. घर्षणिका > પ્રા. घस्सणिआ] ઘસવાની ક્રિયા. (૨) લપસવું એ [મૈથુન

**ઘસણું** ન. [સં. घर्षणक- > પ્રા. घस्सणअ-] (લા.) સંભોગ,

**ઘસત** સ્ત્રી. [ફા. ગસ્ત્] જુઓ 'ગિસ્ત.'

**ઘસરકો** પું. [રવા.] ઘસાવાથી કે ઘસવાથી પડતો સપાટી ઉપરનો લીટી લીટીવાળો દેખાવ. [ધા ભેળો ઘસરકો (રૂ.પ્ર.) એક કામ સાથે બીજું નાનું કામ સમાવી લેવું એ]

**ઘસરડવું** જુઓ 'ઘસડવું.'

**ઘસરડાવવું** જુઓ 'ઘસડાવવું.'

**ઘસરડાવું** જુઓ 'ઘસડાવું.'

**ઘસરડો** પું. [જુઓ 'ઘસરડવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] લીટી લીટી વાળો ઉઝરડો, ઘસરકો. (૨) (લા.) બદલા વિનાની મજૂરી, વેતરું [કરે એમ, ઘસડ-પસડ

**ઘસર-પસર** ક્રિ. વિ. [રવા.] ધીરું અને ઉતાવળે ચાલ્યા

**ઘસવાટ** પું. [જુઓ 'ઘસવવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ઘસારો

**ઘસવું** સ. ક્રિ. [સં. घृष् > घर्ष् > પ્રા. घस्स] એક પદાર્થથી બીજા પદાર્થની સપાટીને એ છોલાય એમ કરવું. (૨) માંજવું, ઓપ આપવો, ઉજાળવું. (૩) ચોળવું, મસળવું. (૪) (લા.) સંભોગ કરવો. [**ઘસાઈ જવું** (રૂ. પ્ર.) પૈસે ટકે ખલાસ થઈ જવું. (૨) નબળા પડવું. **ઘસાતું બોલવું** (રૂ. પ્ર.) નિંદા કરવી. **ઘસી નાખવું** (રૂ. પ્ર.) વાપરી નાખવું (૨) ક્ષીણ કરી નાખવું. **ઘસીને કાપવું, ઘસીને કાપી ના(-નાં)ખવું** (રૂ.પ્ર.) ઠેઠથી કાપી કાઢવું, નાબૂદ કરવું. **ઘસીને ગૂમડે ચોપડવું, ઘસીને ગૂમડે ચોપડવા લાયક હોવું** (-ચો-) (રૂ.પ્ર.) કાંઈ ઉપયોગનું ન હોવું. **ઘસીને ના પાડવી** (રૂ. પ્ર.) સાફ ના કહેવું. **ઘસી પીવું** (રૂ. પ્ર.) અંદર અંદર સમાધાન કરી લેવું. (૨) દરકાર ન રાખવી. **ઉંબરો ઘસવો** (રૂ. પ્ર.) ખુશામત કરવી. **નાક ઘસવું** (રૂ. પ્ર.) શરમાવું. **હાથ ઘસવા, હાથ ઘસી ના(-નાં)ખવા** (રૂ. પ્ર.) સર્વથા આશા છોડી દેવી.] **ઘસાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઘસાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. **'ઘસવવું'** પ્રે., સ. ક્રિ. (ખર્ચ કરાવવાના અર્થમાં), **'ઘેસવવું'** પણ પ્રે., 'ઘસાવવું'ના અર્થમાં

**ઘસાઘસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘસવું.'–દ્વિર્ભાવ.] ખૂબ ઘસવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) ઝઘડો, તકરાર

**ઘસામણ** ન. [જુઓ 'ઘસવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.], **-ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘસવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ. પ્ર.] ઘસાવવું એ. (૨) ઘસાવવાનું મહેનતાણું

**ઘસાર** પું. [સં. घर्षाकार > પ્રા. घस्सार] ઘસારો, ઘર્ષણ

**ઘસારણ** ન. [જુઓ 'ઘસારો' + ગુ. 'અણ' ત.પ્ર.] ઘસાયાથી પડેલો લીટી લીટીવાળો ઘસારો. (૨) ઘસાયાથી પડતો છોલ, વેરો. (૩) (લા.) નુકસાન, ખોટ. (૪) ઘસીને પીવા-પાવાનું ઓસડ, ઘસારો [ઓસડ, ઘસારો

**ઘસારવું** ન. [જુઓ 'ઘસારો' દ્વારા.] ઘસીને પિવડાવવાનું

**ઘસારા-ખરચ** પું., ન. [જુઓ 'ઘસારો' + 'ખરચ.'], **ઘસારા-ખર્ચ** પું., ન. [+ જુઓ 'ખર્ચ.'] મિલકત રાચરચીલું વાહનો વગેરે વપરાતાં એનો વપરાશ થયાને કારણે ખર્ચમાં મજરે આપવાની રકમ, 'ડેપ્રિશિયેશન'

**ઘસારા-ખાતું** ન. [જુઓ 'ઘસારો' + 'ખાતું.'] માલ સામાન વગેરેના ઘસારાને કારણે માંડી વાળવામાં આવતી રકમોનું ચોપડામાંનું ખાતું, 'ડેપ્રિશિયેશન એકાઉન્ટ'

**ઘસારો** પું. [સં. घर्षाकारक- > પ્રા. घस्सारअ-] જુઓ 'ઘસાર.' (૨) ઘસી પીવા-પાવાનું ઓસડ, ઘસારવું. (૩) (લા.) નુકસાન, ખાધ. (૪) માલસામાન વગેરે વપરાતાં મજરે કાપી આપવામાં આવતી રકમ, 'ડેપ્રિશિયેશન.' [**૦ આપવો, ૦ દેવો** (રૂ.પ્ર.) નુકસાન કરવું. **૦ પડવો, ૦ લાગવો** (રૂ.પ્ર.) નુકસાન લાગવું, અછત અનુભવવી. **૦ વેઠવો** (રૂ.પ્ર.) નુકસાન સહન કરવું]

**ઘસાવ** પું. [જુઓ 'ઘસવું' + ગુ. આવ' કૃ. પ્ર.] ઘસાવું એ, ઘસારો. (૨) (લા.) ટીકરો [નુકસાન કરાવવું

**ઘસાવવું** જુઓ 'ઘસવું'માં. (૨) (લા.) સામાને આર્થિક

**ઘસાવું** જુઓ 'ઘસવું'માં. (૨) (લા.) આર્થિક નુકસાન ખમવું

**ઘસિયાડી(-રી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘસિયાડો(-રો)' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઘાસ વેચનારી સ્ત્રી [નારો માણસ

**ઘસિયાડો(-રો)** પું. [જુઓ 'ઘાસ' દ્વારા.] ઘાસ કાપી વેચ-

**ઘસિયું** જુઓ 'ઘશિયું.'

**ઘસિયો** પું. [જુઓ 'ઘશિયું.'] ઘસવાનું કામ કરનારો માણસ. (૨) લોટ શેકીને કરવામાં આવતું એક ખાદ્ય

**ઘસીટ** સ્ત્રી. [મરા. ઘસિટ] એક સ્વરથી બીજા સ્વર સુધી સતત ગાતા જવાની ક્રિયા, મીંડ. (સંગીત)

**ઘસૂંબલી** સ્ત્રી. માર મારવા અને લૂંટ ચલાવવા આવેલું નાનું ટોળું

**ઘસેરું** વિ. [જુઓ 'ઘાસ' દ્વારા.] ઘાસ વાઢનારું

**ઘસો** પું. [જુઓ 'ઘસવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઘસારો, ઉઝરડો ['ઘસિયો' (ખાદ્ય.)

**ઘસોટિયો** પું. [જુઓ 'ઘસોટવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] જુઓ

**ઘસોટવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઘસવું' દ્વારા.] જુઓ 'ઘસવું.'

**ઘસોદર** પું. નાક મુખ અને સ્વરદ્વારની સાથે સંબંધ ધરાવતો મોંમાંનો એક સ્નાયુ, 'ફેરિંક્સ' [રાંતિયું

**ઘસ્મર** વિ. [સં.] વિનાશક. (૨) (લા.) નઠારું. (૩) અક-

**ઘંઘ** (ઘઙ્ઘ) વિ. અનાથ, ગરીબ

**ઘંઘોડી** (ઘઙ્ઘોડી) સ્ત્રી. સારંગીનો ગજ

**ઘંઘોલિયું** (ઘઙ્ઘોલિયું) ન. [દે. પ્રા. घंघ + અપ. उल्ल ત. પ્ર. + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] નાનું નકામું ખોલકા જેવું ઘર. (૨) (લા.) ઘૂંઘટો. (૩) ધૂળધાણી, વિનાશ

**ઘંટ** (ઘણ્ટ) પું. [સં. 'घण्टा.' સ્ત્રી. > પ્રા. घंटा સ્ત્રી., घंट પું. તત્સમ] કાંસાનો ઊંધા ઘાટીલા મોટા પ્યાલા જેવો અંદર લટકણવાળો એક વાદ્ય-પ્રકાર, ટોકરો, 'બેલ'. (૨) પાણીની ખળદથી ચાલતી મોટી ઘંટી. (૩) (લા.) વિ. પાકું, ધૂર્ત, લંઠ. [**૦ જેવું** (રૂ. પ્ર.) ધૂર્ત, લુચ્ચું, લંઠ. (૨) કંજૂસ, કૃપણ. **૦ ફરવો, ૦ વાગવો** (રૂ. પ્ર.) ઘરમાં ખાલીખમ હોવું. **૦ વગાડવો** (રૂ. પ્ર.) જાહેર કરવું]

**ઘંટડી** (ઘણ્ટડી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘંટ' + ગુ. 'ડું' + 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય.] તદ્દન નાનો ઘંટ, ટોકરી. [**૦ વગાડવી** (રૂ.પ્ર.) ખાલી થઈ બેસવું. **૦ વાગવી** (રૂ. પ્ર.) ખાલી ખમ થઈ જવું]

**ઘંટ-ધ્વનિ** (-ઘણ્ટ-) પું. [ સં. घण्टा-ध्वनि ] ઘંટનો અવાજ કે રણકો

ઘંટ-માળ (ઘણ્ટ-) સ્ત્રી. [સં. घण्टा-माला] ઘંટડીઓની માળા, ઘંટડીઓની સેર (બળદ-હાથી વગેરેની ડોકમાં પહેરાવવાની)

ઘંટરવાળ પું., (-ળ્ય) સ્ત્રી [જુઓ 'ઘંટ' દ્વારા.] શિકારીનું વાઘ (ઘૂઘરીઓવાળું)

ઘંટલો (ઘણ્ટલો) પું. [જુઓ 'ઘંટ' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] થાળા વિનાની નાની ઘંટી, ઘંટૂડો [નારું પડ

ઘંટવો (ઘણ્ટવો) પું. [જુઓ 'ઘંટ' દ્વારા.] શ્વાસનળીને અડ-

ઘંટા (ઘણ્ટા) સ્ત્રી. [સં.] ઘંટ. (૨) ઝાલર. (૩) ઘંટડી, ટકોરી

ઘંટાક (ઘણ્ટાક) પું. એ નામનો એક છોડ

ઘંટાકાર (ઘણ્ટાકાર) પું., ઘંટાકૃતિ (ઘણ્ટાકૃતિ) સ્ત્રી. [સં. घण्टा+आ-कार, आ-कृति] ઘંટના જેવો ઘાટ. (૨) વિ. ઘંટના જેવા આકારવાળું [તેવો ઘડિયાળવાળો ટાવર

ઘંટા-ઘર (ઘણ્ટ-) ન. [સં. घण्टा + પ્રા. घर] ઘંટ વાગતો હોય

ઘંટા-નાદ (ઘણ્ટા-) પું. [સં.] ઘંટનો અવાજ, ઘંટ-ધ્વનિ

ઘંટા-પથ (ઘણ્ટા-) પું. [સં.] ગામ કે નગરનો જાહેર રાજમાર્ગ

ઘંટાયો (ઘણ્ટાયો) પું. [જુઓ 'ઘંટ'નો વિકાસ.] જુઓ 'ઘંટલો.'

ઘંટા-રવ, ઘંટા-શબ્દ (ઘણ્ટા-) પું. [સં.] જુઓ 'ઘંટ-ધ્વનિ.'

ઘંટાળી (ઘણ્ટાળી) સ્ત્રી. [સં. घण्टालिका > પ્રા. घंटालिआ] ઘંટડીઓની સેર

ઘંટિયાળી સ્ત્રી, એ નામની એક વનસ્પતિ ['ઘંટલો.'

ઘંટિયો (ઘણ્ટિયો) પું. [જુઓ 'ઘંટ'+ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ

ઘંટી સ્ત્રી. [સં. घण्टिका > પ્રા. घंटिआ] નાનો ઘંટ, ઘંટડી, ટકોરી. (૨) ઘૂઘરી. (૩) અનાજ દળવાનું પથ્થરનાં બે પડોવાળું સાધન, ચક્કી. (૪) (લા.) યાંત્રિક ઘંટીનું સ્થાન. [૦ ઉઘરાવવી (રૂ. પ્ર.) ઘંટીનું દળણું પૂરું કરવા છેલ્લા આંટા ફેરવવા. ૦ ચાટવી (રૂ. પ્ર. ભૂખ્યા રહેવું. ૦તળે આવવું (રૂ. પ્ર.) નુકસાનીમાં આવવું, ખોટ ખાવી. ૦તળે હાથ (રૂ. પ્ર.) મુશ્કેલીમાં મુકાયાની સ્થિતિ. ૦ ઘરાવવી (રૂ. પ્ર.) ઘંટી દળવાની શરૂઆત કરવી. ૦નું પડ (રૂ. પ્ર.) મોટી ઉપાધિ, ભારે જવાબદારી]

ઘંટી-ખીલડો (ઘણ્ટી-) પું. [જુઓ 'ઘંટી' + 'ખીલડો.'] (લા.) છોકરાઓની એ નામની એક રમત

ઘંટી-ખોબાળું (ઘણ્ટી-) વિ. [જુઓ 'ઘંટી' + 'ખોબાળું.'] ઘંટીના પડમાં ટાંકણાથી પાડેલા ખાડા જેવા મોઢા પર ખાડા હોય તેવું, મોઢા પર શીતળાના ઊંડા ડાઘવાળું

ઘંટી-ઘોબો (ઘણ્ટી-) પું. .[જુઓ 'ઘંટી' + 'ઘોબો.'] ઘંટીમાં ટાંકણાથી પાડવામાં આવેલો તે તે ખાડો

ઘંટી-ચોર (ઘણ્ટી-) પું. [જુઓ 'ઘંટી' (દળવાનું સાધન) + સં.] (લા.) ચડિયાતા પ્રકારનો ચોર, ચાલાક ચોર

ઘંટી-ટંકારો (ઘણ્ટી-ટઙ્કારો) પું. [જુઓ 'ઘંટી' + 'ટાંકવું' દ્વારા.], ઘંટી-ટાંકણિયો (ઘણ્ટી-) પું. [જુઓ 'ઘંટી' + 'ટાંકણું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], ઘંટી-ટાંકણું (ઘણ્ટી-) ન. [+ ટાંકવું' + ગુ. 'અણું.' કૃ. પ્ર.] (લા.) ઘંટી ટાંકવાના અવાજ જેવો અવાજ કરનારું એક પક્ષી, લક્કડ-ખોદ

ઘંટી-કૂદડી (ઘણ્ટી-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘંટી' + 'કૂદડી.'] (લા.) છોકરીઓની એ નામની એક રમત [નાનો ઘંટૂડો

ઘંટૂડી (ઘણ્ટૂડી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘંટૂડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]

ઘંટૂડો (ઘણ્ટૂડો) પું. [જુઓ 'ઘંટ' + ગુ. 'ઊડો' ત. પ્ર.] થાળા વિનાની નાની ઘંટી (દાળ વગેરે પાડવા)

ઘંટો[1] (ઘણ્ટો) પું. [જુઓ 'ઘંટ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] મોટો ઘંટ. (૨) (લા.) માગનારને અંગૂઠો બતાવી નકારનો કહેવાતો બોલ

ઘંટો[2] (ઘણ્ટો) પું. ડગલા વગેરે બનાવવાનું એક કાપડ

ઘંડ (ઘણ્ડ) પું. ભમરો

ઘંડૂર (ઘણ્ડૂર) ન. લસણ

ઘંપો (ઘમ્પો) પું. [રવા.] ઘુસ્તો, ઘુંબો, ઘબ્બો [જમણ

ઘંબાર (ઘમ્બાર) પું. પારસી લોકોમાં મરણની વાર્ષિક તિથિનું

ઘંવાળ ન. [જુઓ 'ઘઉં' + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.] ઘઉંના લોટનો ભૂકો. (૨) ઘઉંના દાણા કાઢી લીધા પછીની છોડની ફોતરી વગેરે

ઘા(વ)[1] પું. [સં. घात- > પ્રા. घाअ] ઝટકો, પ્રહાર, ચોટ. (૨) જખમ, કાપ, છેદ. (૩) (લા.) ભારે દુઃખની ઊંડી અસર. [૦એ ચઢા(-ઢા)વવું (ઘાયે-) (રૂ.પ્ર.) ઊંધે માર્ગે લઈ જવું. ૦ કરવો (રૂ.પ્ર.) ફગાવવું, ફેંકવું..(૨) યોગ્ય વખતે તક જોઈ કામ કરવું. ૦ કાઢવો (રૂ.પ્ર.) સંભોગ કરવો. ૦ ખમવો (રૂ.પ્ર.) આપત્તિ સહન કરવી. ૦ ઘૂમવો (રૂ.પ્ર.) અગાઉનું અને પછીનું વેર મગજમાં રાખવું. ૦ ચૂકવો (રૂ.પ્ર.) મળેલી તક જવા દેવી. ૦ ઝીલવો (રૂ.પ્ર.) બીજાની આફત ઉપાડી લેવી. ૦ દેવા (રૂ.પ્ર.) સંભોગ કરવો. ૦ પડવો (રૂ. પ્ર.) આફત આવી પડવી. ૦ ભેગા ઘીદા (રૂ.પ્ર.) અસંભવિત બાબત. ૦ ભેગો ઘસરકો (રૂ.પ્ર.) એક કામ સાથે બીજું કે બીજાનું કામ સમાવી લેવું એ. ૦ મારવો (રૂ.પ્ર.) મહેણું મારવું. (૨) ચોરી કરવી. (૩) સંભોગ કરવો. ૦ લાગવો, ૦ વાગવો (રૂ.પ્ર.) અસર થવી. (૨) મોટું નુકસાન આવવું. (૩) સ્વજનનું મરણ થવું]

ઘા(વ)[2] પું. ચોવીસ કોરા કાગળનો જથ્થો, દસ્તો (મોટે ભાગે 'ફૂલ્સકેપ' કોરા કાગળના રીમમાં ૨૦ ઘા હોય છે.)

ઘાઈ સ્ત્રી. [સં. घातिका > પ્રા. घाइआ] (લા.) દોડાદોડ, ઉતાવળ. (૨) ધમાલ. (૩) ભરાવો, ભીડ, ગિરદી

ઘાઉ-ઘપ વિ. [જુઓ 'ઘા' + રવા.] ઉડાઉ. (૨) માંડ માંડ ગુજરાન ચલાવનારું. (૩) હરામખોર

ઘા-કેડું, ઘા-કાઢુ વિ. [જુઓ 'ઘા' + 'કાઢવું' ગુ. 'ઉં'- 'ઉ' કૃ.પ્ર.] (લા.) મતલબી, સ્વાર્થી

ઘાઘરા-પલટન સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘાઘરો' + 'પલટન.'] (લા.) (કટાક્ષમાં) સ્ત્રીઓનું ટોળું, સ્ત્રીઓનો જમેલો

ઘાઘરા-પાટ પું. [જુઓ 'ઘાઘરો + 'પાટ.[1]'] જેમાંથી ઘાઘરા કરી શકાય તેવા પ્રકારનું રંગીન છાપણીનું એક કાપડ

ઘાઘરા-વટ પું. [જુઓ 'ઘાઘરા-પાટ'.] એક ઘાઘરામાં જોઇયે તેટલું કાપડ

ઘાઘરિયું વિ. [જુઓ 'ઘાઘરો' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઘાઘરા-વાળું, ઘાઘરી પહેરનારું. [૦ ગોતર (રૂ.પ્ર.) જેમાં છોકરીઓ જ જન્મ્યા કરતી હોય તેવું કુળ. -યો વિસ્તાર (રૂ.પ્ર.) છોકરીઓનું ટોળું] [હીજડો, ફાતડો, રાંડવો

ઘાઘરિયો પું. [જુઓ 'ઘાઘરિયું.'] (ઘાઘરો પહેરી ફરનાર)

ઘાઘરી સ્ત્રી. [દે. પ્રા. घग्घरिआ] નાનો ઘાઘરો. (૨) વીણા

રાખવાની ચીણ અને દોરીવાળી કોથળી. (૩) કપાસ પીલવાના દેશી ચરખામાં રૂ અને કપાસિયા ભેગા ન થઈ જાય એ માટે ચરખાના પાછળના ભાગમાં રાખવામાં આવતો કપડાનો ટુકડો. [૦ ઘુમાવવો (રૂ. પ્ર.) ઘાઘરી પહેરી ફર્યા કરવું. ૦ પહેરવો (-પે:રવો) (રૂ.પ્ર.) સ્ત્રીપાત્ર તરીકે નાટકમાં ભાગ લેવો. (૨) નામર્દ ગણાવું. ૦ ફાડવો (રૂ.પ્ર.) ઝાટકી નાખવું, પીંખવું]

**ઘાઘરો** પું. [દે. પ્રા. ઘગ્ઘરઅ-] સ્ત્રીઓનું ચીણ અને નાડી-વાળું કેડથી નીચેનું વસ્ત્ર, ચરણિયો, ચણિયો. (૨) મકાનની પીઠિકાનો જમીન સુધીનો ઢોળાવ લેતો ભાગ. [-રા-ચલણ (રૂ.પ્ર.) સ્ત્રીઓનું વર્ચસ. -રામાં ટોલા (રૂ.પ્ર.) વ્યભિચારિણી સ્ત્રીના આશકો. -રે ઘર ઘાલવું (રૂ.પ્ર.) ઘરમાં છોકરીઓ ઉપર છોકરીઓનો જન્મ થવો. -રે તાળું (રૂ.પ્ર.) દેખાવમાં બંધ છતાં ઉઘાડું, પોલંપોલ. ૦ પહેરવો (પે:રવો) (રૂ.પ્ર.) સ્ત્રીની પંક્તિમાં આવવું, હીજડા થઈ જવું. બગડેલ ઘાઘરાની (રૂ.પ્ર.) છિનાળ] [સરોવરનું)

**ઘાઘસ** ન. ભાલ પ્રદેશનું એ નામનું એક પંખી (નળ

**ઘાજુ** ન. પડતર ખાલી જમીન

**ઘાટ**[1] પું. [સં.] આકાર, આકૃતિ. (૨) સ્ત્રીઓનું એક ઓઢવાનું વસ્ત્ર. (૩) તલવારની ધારમાંનો વાંક કે વળાંક. (૪) (લા.) પ્રસંગ, લાગ. (૫) તજવીજ. [૦ આણવો (રૂ.પ્ર.) લાગ મેળવવો. ૦ ઉતારવો (રૂ.પ્ર.) ધારેલું થાય એમ કરવું. ૦ ખાવો (રૂ.પ્ર.) લાગ મળવો. ૦ ઘડવો (રૂ. પ્ર.) વિચારવું. (૨) મારી નાખવું. ૦ બાંધવા (રૂ. પ્ર.) નાકાં બાંધવાં. ૦ બેસવો (-બૅસવો) (રૂ.પ્ર.) ધાર્યા પ્રમાણે થવું. ૦માં લાવવું (રૂ.પ્ર.) ફસાવવું, દાવમાં લાવવું. ૦ રચવો (રૂ.પ્ર.) યુક્તિ કરવી. ૦ લાવવો (રૂ.પ્ર.) લાગ મેળવવો. ઘડ્યો ઘાટ કરવો (રૂ.પ્ર.) ચુકાદો આપવો]

**ઘાટ**[2] પું. [સં. घट्ट] નદી-તળાવ-સરોવરનો પગથિયાંવાળો બાંધેલો કાંઠો, બાંધેલો ઓવારો. (૨) પહાડોની ખીણોનો માર્ગ કે પ્રદેશ. (૩) (લા.) સહ્યાદ્રિનો પહાડી વિસ્તાર. (સંજ્ઞા.)

**ઘાટ-ઘડું** વિ. [જુઓ 'ઘાટ[1]' + 'ઘડવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ.પ્ર.] ઘાટ ઘડનારું, આકાર કરનારું

**ઘાટ-ઘૂટ** પું [જુઓ 'ઘાટ[1]' દ્વારા સુરેખ આકૃતિ] સારો સુરેખ સમપ્રમાણ આકાર

**ઘાટડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘાટ[2]' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ઓઢણી. [૦ ઘાલવી (રૂ. પ્ર.) મરનાર સૌભાગ્ય-વતી સ્ત્રીને એનાં પિયરિયાં તરફથી ચૂંદડી ઓઢાડવી. ૦એ જવું (ઘાટડિયે-), ૦ સાથે જવું (રૂ.પ્ર.) પતિ જીવતાં પત્નીનું મરણ થવું]

**ઘાટણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘાટી[1]' + ગુ. 'અણ' સ્ત્રી-પ્રત્યય.] મુંબઈના ઘાટીની ઘરકામ કરનારી સ્ત્રી

**ઘાટ-દાર** વિ. [જુઓ + ફા. પ્રત્યય.] ઘાટવાળું, આકૃતિ-બદ્ધ

**ઘાટપ** (-પ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘાટું' + ગુ. 'પ' ત.પ્ર.] ઘાટાપણું, ઘટા, ઝુંડની સ્થિતિ

**ઘાટ-પોત** ન., બ.વ. [જુઓ 'ઘાટ[1]' + 'પોત.'] કાપડનો આકાર અને એની પહોળાઈનો પ્રકાર. (૨) ન., એ. વ. એ નામનું એક રેશમી કાપડ

**ઘાટ-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [જુઓ 'ઘાટ[1]' + ફા. 'બન્દ્.'] જુઓ 'ઘાટ-દાર.'

**ઘાટ-બારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘાટ[2]' + 'બારી.'] (લા.) ઘાટ ઉપર કે પહાડીના ઘાટને નાકે કર ઉઘરાવનારી ચોકી

**ઘાટ-માર** વિ. [જુઓ 'ઘાટ[2]' + 'મારવું.'] ઘાટ કે પહાડી ઘાટ ઉપરની જકાત કે વેરો છુપાવનાર, દાણચોર

**ઘાટ-વાલ, -ળ** પું. [સં. घट्ट-पाल > પ્રા. घट्ट-वाल] ઘાટ તેમજ પહાડી ઘાટના નાકા ઉપરનો વેરો ઉઘરાવનાર ચોકીદાર [ઘટ્ટતા

**ઘાટાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘાટું' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] ઘાટાપણું,

**ઘાટા-ખાતું** ન. [જુઓ 'ઘાટો' + 'ખાતું.'] ખોટ-ખાતું

**ઘાટાબાજ** પું. પાણીમાં ડૂબકી મારનાર માણસ. ઘાંટાઝન

**ઘાટિયો** પું. [જુઓ 'ઘાટ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] નદીના ઘાટ ઉપર બેસી ધર્મકર્મ કરાવનાર બ્રાહ્મણ, ગંગાપુત્ર, પંડો

**ઘાટી**[1] વિ.,પું. [જુઓ 'ઘાટ[2]' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] સહ્યા-દ્રિના પહાડી ઘાટના વિસ્તારમાં રહેનારો મુંબઈ વગેરેમાં કામ કરનારો નોકર, રામો, રામેશી [ઘાટોની ખીણ

**ઘાટી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘાટ[2]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] પહાડી

**ઘાટીલું** વિ. [જુઓ 'ઘાટ[1]' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] જુઓ 'ઘાટદાર.' (૨) (લા.) સુંદર, દેખાવડું

**ઘાટી-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક વેલ

**ઘાટું** વિ. [દે.પ્રા. घट्ट-अ-] ખીચોખીચ ભરેલું, ઘન, ઘટ, ગાઢ. (૨) લચકાદાર

**ઘાટેલું** વિ. [જુઓ 'ઘાટ[1]' + ગુ. 'એલું' ત.પ્ર.] સાફ સાફ કરેલું, ઠીકઠાક કરેલું [તેલનો કુંપો

**ઘાઢવું** ન., -વો પું. [જુઓ 'ઘડો' દ્વારા.] માટલું. (૨) ઘી-

**ઘાઢાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘાડું' + ગુ. 'આશ' ત. પ્ર.] ઘટ્ટપણું

**ઘાડું** વિ. [સં. गाढक- > પ્રા. गाढअ-] જુઓ 'ઘાઢું.'

**ઘા-ડૂંડી** સ્ત્રી. -ડું ન. [જુઓ 'ઘા' + 'ડૂંડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.], **ઘા-દેશરિયું** ન. હથિયારના જખમની રૂઝ લાવનારું એક વનસ્પતિનું ડૂંડું, ઘા-બાજરિયું

**ઘાણ** પું. [દે.પ્રા. તત્સમ], **૦વો** પું. [જુઓ 'ઘાણ'-દ્વારા.] કડાયા વગેરેમાં તળવા નાખવામાં આવતો તે તે એક સમયનો ખાદ્યનો જથ્થો. (૨) શેરડીના રસનો કડાયામાં ઊકળી બહાર કાઢવામાં આવતો તે તે એક સમયનો રસનો જથ્થો. [૦ કાઢવો, ૦ ઘાલવો, ૦ વાળવો (રૂ.પ્ર.) દાટ વાળવો, નુકસાન પહોંચાડવું. ૦ નીકળી જવો (રૂ.પ્ર.) ભારે નુકસાન થવું. ૦ બગડવો (રૂ. પ્ર.) બાજી બગડી જવી. ૦ ભરવો (રૂ.પ્ર.) સીમંત સમયે શુભ ક્રિયા કરવી]

**ઘાણિયો** પું. સાત દાંતાવાળું ખેતીનું એક સાધન

**ઘાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘાણ' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) ફરતા બળદવાળું તેલ પીસવાનું યંત્ર અને એનું સ્થાન. [૦એ જોડવું (ઘાણિયે-) (રૂ.પ્ર.) કંટાળા ભરેલું કામ સોંપવું. ૦ કરવી (રૂ. પ્ર.) ગોટાળે ચડાવવું. (૨) ચકવે ચડાવવું. ૦નો બળદ (રૂ.પ્ર.) અંત વિનાનું વૈતરું કરનાર. ૦માં ઘાલવું (રૂ.પ્ર.) સખત કષ્ટ આપવું]

**ઘાણી-કઢું** વિ. [જુઓ 'ઘાણી' + 'કાઢવુ' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.

દ્વારા.] ઘાણીમાંથી તાજું કાઢેલું (તેલ)
**ઘાણી-કોઠો** પું. [જુઓ 'ઘાણી' + 'કોઠો.'] તેલની ઘાણી માંડવાનું ડેલું કે ઘર
**ઘાણો** પું. [જુઓ 'ઘાણી.' એના ઉપરથી આ + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.થી પું. શબ્દ નવો.] તેલ કાઢવાનું યાંત્રિક કારખાનું. (૨) (લા.) એ નામની એક રમત
**ઘાત**[1] પું. [સં.] ઘાથી મરાવાની ક્રિયા, હત્યા, વધ, ખૂન, કતલ. (૨) એકની એક સંખ્યાને તેની તે સંખ્યાથી એક કરતાં વધારે વાર ગુણવાથી આવતો ગુણાકાર, 'પાવર' (ગ.)
**ઘાત**[2] (-ત્ય) સ્ત્રી. [સં. ઘાતનો વિકાસ] ગ્રહ વગેરેની અસર મરણ થવાની પરિસ્થિતિ, અકાળ મૃત્યુની સંભાવના. [૦ જવી (રૂ. પ્ર.) ગ્રહ વગેરેને આધારે શક્ય મનાયેલો મૃત્યુનો સમય પસાર થઈ જવો]
**ઘાતક** વિ. [સં.] હત્યા કરનારું, કતલ કરનારું, 'લેથલ.' (૨) એક પરિણામને બીજા પરિણામમાં લાવવા માટે જે ગુણકથી ગુણવાની જરૂર પડે તે (ગુણક), ઘાત-માન, 'મૉડ્યુઅલ.' (ગ.). (૩) મૃત્યુ થાય તેવો (યોગ). (જ્યો.)
**ઘાતક-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઘાતક હોવાપણું
**ઘાતકી** વિ. [સં. ઘાતક + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઘાતક, ખૂની. (૨) ક્રૂર, નિર્દય
**ઘાત-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] કરણીગત રાશિને અકરણીગત કરવાની ક્રિયા. (ગ.). (૨) કોઈ પરિમાણને એ જ પરિમાણથી વારંવાર ગુણવાની ક્રિયા. (ગ.). (૩) બે ફરતાં બિંદુ એક સ્થિર બિંદુની સાથે હમેશાં સીધી લીટીમાં રહેતાં હોય અને જો એ સ્થિર બિંદુથી એઓનાં અંતરોનો ગુણાકાર સરખો રહેતો હોય અને જો એ બે ફરતાં બિંદુઓમાંથી એકનો ભ્રમણ-માર્ગ આપ્યો હોય તો એ ઉપરથી બીજો ભ્રમણ-માર્ગ કાઢવાની ક્રિયા. (ગ.)
**ઘાતક્રિયા-કેંદ્ર** (-કેન્દ્ર) ન. [સં.] ઘાત-ક્રિયાનું કેંદ્ર-બિંદુ
**ઘાત-ગણન** ન. [સં.] ગણતરીની સરળતા ખાતર સંખ્યાઓને બદલે એઓનાં ઘાતમાન લઈને કરવામાં આવતી ગણતરી. (ગ)
**ઘાત-ચક્ર** ન. [સં.] જુદી જુદી રાશિઓ અને નક્ષત્રોમાં જુદી જુદી જાતની આવતી વિપત્તિઓનું મંડળ. (જ્યો.)
**ઘાત-ચંદ્ર** (-ચન્દ્ર) પું. [સં.] નુકસાન કરે તેવા ખાનામાં રહેલો ચંદ્ર (જન્મકુંડળીમાં), નબળો ચંદ્ર. (જ્યો.)
**ઘાત-ચિહ્ન** ન. [સં.] આંકડાને કેટલી વાર ગુણવાનો છે એ બતાવનારો આંકડાની જમણી બાજુને ઉપરને ખૂણે નાનો બતાવવામાં આવતો આંકડો, 'ઇન્ડેક્સ.' (ગ.)
**ઘાતડી** સ્ત્રી. [સં. ઘાત + ગુ. 'ડું' ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય] મરણનો ભય
**ઘાત-તિથિ** સ્ત્રી., **ઘાત-દિવસ** પું. [સં.] જે તિથિએ જન્મકુંડળીમાંના ગ્રહોની સ્થિતિને કારણે મરણ થવાની સંભાવના હોય તેવી અશુભ તિથિ કે દિવસ. (જ્યો.)
**ઘાત-નક્ષત્ર** ન. [સં.] જન્મકુંડળીમાંના ગ્રહો પ્રમાણે જે નક્ષત્રમાં અવસાન થવાની સંભાવના હોય તેવું નક્ષત્ર. (જ્યો.)
**ઘાત-નિયમ** પું. [સં.] સમાન અવ્યક્ત રાશિઓના ગુણાકાર ઘાત કે મૂળ કાઢવા માટે તે તે રાશિના ઘાતનાં સરવાળો બાદબાકી ગુણાકાર કે ભાગાકાર કરવાનો નિયમ. (ગ.)
**ઘાત-પ્રકાશક** વિ., પું. [સં.] ઘાત બતાવનારી સંખ્યા, 'એક્સ્પોનન્ટ.' (ગ.)
**ઘાત-માન** ન. [સં.] તેની તે સંખ્યા જેટલી વાર લઈ ગુણાકાર કર્યો હોય તે બતાવનાર અંક, ઘાતક, 'મૉડ્યુઅલ.' (ગ.)
**ઘાત-મૂલ(-ળ)** ન. [સં.] ઘાતનું મૂળ. (ગ.)
**ઘાતર** ન. પરોઢિયું [વાજિંત્ર, આતોદ્ય
**ઘાત-વાદ્ય** ન. [સં.] હથેળીનો પંજો મારી વગાડવામાં આવતું
**ઘાત-વાર** પું. [સં.] ઘાત-તિથિ કે ઘાત-દિવસે આવતો વાર
**ઘાત-વિધિ** પું., સ્ત્રી. [સં., પું.] જુઓ 'ઘાત-ક્રિયા.' (લા.)
**ઘાતવું**[1] સ. ક્રિ. [સં. ઘાત્, -ના. ધા.] હત્યા કરવી, નાશ કરવો
**ઘાતવું**[2] સ. ક્રિ. [જૂ. ગુ.] ઘાલવું, દાખલ કરવું, નાખવું
**ઘાત-સંખ્યા** (-સઙ્ખ્યા) સ્ત્રી. [સં.] જે સંખ્યાનું મૂળ નીકળી શકે તેવી સંખ્યા. (ગ.)
**ઘાત-સ્થાન** ન. [સં.] વધ-સ્થાન. (૨) ગ્રહ વગેરેનું નુકસાન કરવાની સંભાવના આપતું જન્મકુંડળીમાંનું સ્થાન. (જ્યો)
**ઘાતારોહ** પું. [સં. घात + आ-रोह] ઘાત સંખ્યાનો ચડતો ક્રમ. (ગ.) [ક્રમ. (ગ.)
**ઘાતાવરોહ** પું. [સં. घात + अव-रोह] ઘાત સંખ્યાનો ઊતરતો
**ઘાતાંક** (ઘાતાઙ્ક) પું. [સં. घात + अङ्क] એક પરિમાણ બીજા પરિમાણનો કેટલામો ઘાત છે એ બતાવનારી સંખ્યા. (ગ.)
**ઘાતાંક-ગણન** (ઘાતાઙ્ક-) ન. [સં.] જુઓ 'ઘાત-ગણન.' (ગ.)
**ઘાતિક** વિ. [સં.] ઘાતક
**ઘાતિ-કર્મ** ન. [સં.] જ્ઞાનાવરણ દર્શનાવરણ મોહનીય અને અંતરાય એ પ્રકારનું તે તે પાપકર્મ. (જૈન.)
**ઘાતિત** વિ. [સં.] હણી નાખવામાં આવેલું, મારી નાખેલું. (૨) અથડાવવામાં આવેલું
**ઘાતિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] હત્યારી સ્ત્રી
**ઘાતી** વિ., પું. [સં., પું.] હત્યા કરનાર, ખૂની, ઘાતકી
**ઘાતી-કર્મ** ન. [સં. + સં.] આત્મિક ગુણોનો ઘાત કરનારું કર્મ. (જૈન.) [દેવવાળું
**ઘાતીલું** વિ. [સં. घात + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] ઘાત કરવાની
**ઘાતુક** વિ. [સં.] ઘાતક [એક પ્રકારનું તેલ
**ઘા-તેલ** ન. [જુઓ 'ઘા' + 'તેલ.'] જખમ ઉપર રૂઝ લાવનારું
**ઘાત્ય** વિ. [સં.] મારી નખાવા કે મારી નાખવા જેવું. (૨) ગુણવા જેવું, ગુણવા-પાત્ર. (ગ.)
**ઘાની-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક વેલ
**ઘા-પહાણુ** (-પાઃણ) પું. [જુઓ 'ઘા' + 'પહાણ.'] જખમ ઉપર રૂઝ લાવે એ પ્રકારનો એક પથ્થર
**ઘા-પાન** ન. [જુઓ 'ઘા' + 'પાન.'] જખમ ઉપર લગાવવાથી કે બાંધવાથી રૂઝ લાવનારું એક જાતનું પાંદડું, સમુદ્રશોષનું પાંદડું. (૨) એ નામનો વેલો, સમુદ્રશોષનો વેલો
**ઘાફર** ન. જુઓ 'ઘાતર' (પરોઢિયું.)
**ઘાફીથ** પું. એ નામનો એક છોડ
**ઘા-બાજરિયું** ન. [જુઓ 'ઘા' + 'બાજરિયું.'] બાજરાના જેવા આકારનાં લાંબા ડૂંડાનો જખમ ઉપર લગાવવાથી રૂઝ આવે છે તેવો છોડ અને એનું ડૂંડું
**ઘામ** પું. [સં. घर्म > પ્રા. घम्म] બફારો (ઉનાળાના ઉકળાટને

પરિણામે પરસેવો લાવે તેવો)

**ઘામચ[2](-છ[2],-ટ[2])** ન. [જુઓ 'ઘામ' દ્વારા.] પરસેવો. (૨) વિ. પરસેવાથી ગંદું થયેલું

**ઘામચ[3](-છ[3],-ટ[3], -ત)** ન. તડમાં થઈને ઝામી ઝામીને વહાણમાં ભરાયેલું પાણી. (વહાણ.)

**ઘામચું** ન. [જુઓ 'ઘામ' દ્વારા.] જુઓ 'ઘામ.'

**ઘામછ,-ટ** જુઓ 'ઘામચ.[1-2]'

**ઘામટ** વિ. આળસુ, સુસ્ત. (૨) મૂર્ખ, બેવકૂફ

**ઘામત** જુઓ 'ઘામચ.[3]'

**ઘામત-કૂંડી** સ્ત્રી. [+ 'કૂંડી.'] તડમાંથી ઝામી ઝામી વહાણમાં આવતા પાણીને એકઠું થવા માટેની કૂંડી, બંદલ. (વહાણ.)

**ઘામ-ફોડો** પું. [જુઓ 'ઘામ' + 'ફોડો.'] ઉનાળાના બફારાને લઈ થનારો તે તે ફોડલો-ફોલ્લો

**ઘામરોળું** ન. એક જાતનો મોટો ભારે સર્પ, અજગર

**ઘામવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઘામ,'-ના. ધા.] ઘામ થવો, બફારો થવો

**ઘા(૦ય)-મારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘા' + 'મારવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જેનો રસ જખમ ઉપર લગાડવાથી રૂઝ આવે છે તેવો એક છોડ

**ઘામિયું** ન. [જુઓ 'ઘામ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઉનાળાના ઘામથી થતું નાનું તે તે ગૂમડું

**ઘામે(-મો)ડી,-ડુ** વિ. [જુઓ 'ઘા' દ્વારા.] (લા.) ચોરી કરીને બીજાને નુકસાન કરનારું

**ઘામો** પું. [જુઓ 'ઘા' દ્વારા.] (લા.) ચોરીથી મેળવેલો સામાન વગેરે. [**૦ મારવો** (રૂ. પ્ર.) ચોરી કરીને કિંમતી માલ સામાન કઢાવી જવો]

**ઘામોડવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઘામો,'-ના. ધા.] ઝડપથી ચોરી કરી જવી. **ઘામોડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઘામોડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઘામોડાવવું, ઘામોડાવું** જુઓ 'ઘામોડવું'માં.

**ઘામોડિયું** વિ. [જુઓ 'ઘામોડવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ઘામો મારનારું, ચોરી કરનારું

**ઘામોડો** પું. [જુઓ 'ઘામોડવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ઘામો.'

**ઘામોર** ન. એ નામનું એક ઘાસ

**ઘાયડ** વિ. [જુઓ 'ઘા' દ્વારા.] જુઓ 'ઘાવડી.'

**ઘાયડ-મલ્લ(-લ)** વિ., પું. [+ જુઓ 'મલ્લ(-લ).'] (લા.) બહાદુર, શૂરવીર

**ઘાયણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. સાબરકાંઠામાં ઈડર તરફનાં જંગલોમાં થતી એ નામની એક વનસ્પતિ

**ઘાયણું** ન. વળતર, બદલો

**ઘાય-પાત** પું. એ નામનો એક છોડ

**ઘાય-મારી** જુઓ 'ઘા-મારી.'

**ઘાયલ** વિ. [સં. ઘાત > પ્રા. ઘાય + ઇલ્લ પ્ર. નો વિકાસ] જખમી થયેલું, ઘા વાગ્યા છે તેવું. (૨) (લા.) કામવાસનાથી પીડાતું કે પીડાયેલું

**ઘાયલું** ન. કોઈ અને કોઈ કામમાં પોતાની છૂપી ગોઠવણવાળું કાર્ય. (૨) (લા.) ગોટાળો

**ઘાયું-પડઘાયું** વિ. [સં. ઘાત-પ્રતિઘાત- > પ્રા. ઘાઅ-પડિઘાઅ-, ના. ધા. + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ. પ્ર. બેઉ શબ્દોને] ઘવાયાથી કે બીજી રીતે કમોતે મરેલું (ભાદરવા વદિ ચૌદસે એવાંઓનું શ્રાદ્ધ થાય છે.)

**ઘાયું-બૂડયું** વિ. [+ જુઓ 'બૂડવું' + બંનેને ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] ઘવાયું કે બૂડેલું મરણ પામેલું (સર૦ 'ઘાયું-પડઘાયું.')

**ઘાવો** પું. [સં. ઘાતક- > પ્રા. ઘાયઅ-] ઘા, જખમ. (૨) (લા.) દુઃખ-જનક માર્મિક સાંકેતિક લખાણ

**ઘાર[1]** પું. [સં., 'છાંટવું'-ભીનું કરવું એ] (લા.) ગરમીની મોસમમાં રાતારે વાદળ ઘેરાતાં હવા બંધ થઈ જવાથી થતી ગભરામણ. (૨) ઝાકળ, ઓસ

**ઘાર[2]** (-રય) સ્ત્રી. કોતર, બખોલ. (૨) નાનો વોકળો

**ઘારક** પું. ઘોડાં કેળવનારો પુરુષ

**ઘારડ-મલ્લ(-લ)** પું. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'મલ્લ.'] (લા.) યોદ્ધો, લડવૈયો

**ઘારડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘારી' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઘારી (એક મીઠાઈ). (૨) કોપરાનું ઝીણું ખમણ અને માવો-મેવા-મસાલાનું મિશ્રણ કરી બનાવેલી પૂરણવાળી પૂરી

**ઘારણ** ન. [સં.] (લા.) ઝેરની અસરથી થનારી બેચેની. (૨) ઊંઘથી ઘોરવું એ. (૩) ઊંઘ, નિદ્રા. [**૦ આવવું, ૦ વળવું** (રૂ. પ્ર.) ગાઢ નિદ્રા આવવી. **૦ (ના-નાં)ખવું, ૦ મૂકવું, ૦ મેલવું** (રૂ. પ્ર.) ઊંઘનું ઔષધ આપી ઊંઘ કરાવવી]

**ઘારણો** પું. [સં. ઘારણ + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) માયાવી પુરુષ. (૨) જાદૂગર

**ઘારવડું** ન. ચણાનો લોટ અને બીજો લોટ મેળવી ભીનામાં દબાવી તૈયાર કરેલી એક તળેલી વાની

**ઘારી** સ્ત્રી. [દે.પ્રા. ઘારિઆ] સાટાના પ્રકારની એનાથી જરા નાની એક મીઠાઈ. (૨) જુઓ ઘારડી(૨).' (૩) ચોટલીની ચારે બાજુ રાખવામાં આવતું વાળનું કૂંડાળું કે ચકરડું. (૪) (લા.) પાણીમાં ઠીકરી નાખતાં પડતું કૂંડાળું

**ઘારી-પૂરી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પૂરી'.] જુઓ 'ઘારડી(૨).'

**ઘારું[1]** ન. [જુઓ 'ઘા' દ્વારા.] જખમ કે ગૂમડું પાકી જતાં પડેલો વ્રણ, ખત, નારું. [**૦ પડવું** (રૂ.પ્ર.) ખત કે નારું થઈ જવું]

**ઘારું[2]** ન. બકરી કે ઘેટીનું બચ્ચું. (૩) બકરાં સામાન્ય

**ઘારોડવું** અ.ક્રિ. [રવા.] નસકોરાં બોલે એમ ઊંઘ કરવી

**ઘારો-પાટ** પું. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'પાટ[2].'] કડી તરફ રમાતી એ નામની એક રમત, ચીંગલ-પટ્ટી

**ઘાલ** .(ઘાલ્ય) સ્ત્રી. જમણવારમાં બેસતી ખાનારાંઓની પંક્તિ કે હાર, પંગત, ઓળ. (૨) એવો પંગતનો આખો સમૂહ

**ઘાલ-ખાદ(-ધ)** (ઘાલ્ય-ખાદ્ય,-ધ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘાલવું' અને 'ખાધું.'] બીજા પાસે પૈસા ઘલાઈ જવાથી આવી પડેલું નુકસાન, ઘલાત

**ઘાલ-ઘુસેડ** (ઘાલ્ય-ઘુસેડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘાલવું' + 'ઘુસેડવું.'], **ઘાલ-ઘૂસણ** (ઘાલ્ય-) ન. [+ 'ઘૂસવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.], **ઘાલ-મેલ** (ઘાલ્ય-મેલ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'મેલવું'] (લા.) ગરબડ-સરબડ. (૨) પંચાત. (૩) પ્રપંચ, ખટપટ. [**ઘાલમેલ કરવી** (ઘાલ્ય-મેલ્ય-) (રૂ.પ્ર.) આઘું પાછું કરવું, 'ટેમ્પરિંગ']

**ઘાલમેલિયું** (ઘાલ્ય-મેલિયું) વિ. [જુઓ 'ઘાલવું' + 'મેલવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] ઘાલમેલ કરનારું, પ્રપંચી, ખટપટી

**ઘાલવું** સ.ક્રિ. [દે.પ્રા. ઘલ્લ ફેંકવું, નાખવું] અંદર દાખલ

કરવું, અંદર નાખવું, અંદર ઘુસાડવું, અંદર મૂકવું, પેસાડવું, ખોસવું. (૨) પહેરાવવું. (૩) ઓળવવું. [ઊંધું ઘાલવું (રૂ.પ્ર.) નીચી બાજુ નજર કરવી. કોઠી ઘાલવી (રૂ.પ્ર.) પેઢી સ્થાપવી. ખોળે ઘાલવું (રૂ.પ્ર.) રક્ષણ નીચે રાખવું. ગાડે ઘાલવું (રૂ.પ્ર.) બીમારને ગાડામાં લઈ જવું. ગાંઠ ઘાલવી (ગાંઠ્ય-) (રૂ.પ્ર.) જુઓ નીચે 'વેળ ઘાલવી.' ગાંઠે ઘાલવું (ગાંઠયે-) (રૂ. પ્ર.) રકમ છુપાવી રાખવી. ઘર ઘાલવું (રૂ. પ્ર.) પાયમાલ થવું. નજર ઘાલવી (રૂ. પ્ર.) ધ્યાન આપવું. નાણાં ઘાલવાં (રૂ.પ્ર.) માગનારા લેણિયાતને નાણાં ન આપવાં. નીચું ઘાલવું (રૂ.પ્ર.) શરમાવું. માથું ઘાલવું (રૂ.પ્ર.) પંચાત કરવી. માથે ધૂળ ઘાલવી (-ધૂળ્ય-) (રૂ.પ્ર) ફજેત થવું. માથે પાણી ઘાલવું (રૂ.પ્ર.) મંદવાડમાંથી ઊભા થવું. વેળ ઘાલવી (વેળ્ય-) (રૂ.પ્ર.) સાથળના મૂળ કે બગલમાં નજીકના દુખારાને કારણે ગાંઠ બાજવી]

**ઘાલેડુ** વિ. [જુઓ 'ઘાલવું' + ગુ. 'એડુ' કૃ.પ્ર.] (લા.) પારકાની લીધેલી ચીજ પાછી ન આપનાર

**ઘાવ**[૧-૨] જુઓ 'ઘા.[૧-૨]'

**ઘાવડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘાવડવું.'] (લા.) સામાને ખબર ન પડે તેમ લઈ લેવાની ક્રિયા, ચોરી. (૨) વ્યભિચાર, છિનાળું

**ઘાવડવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ઘાવ'-ના.ધા.] (લા.) છાનું ચોરી લેવું

**ઘાવ-મેલણું** વિ. [જુઓ 'ઘાવ[૧]' + 'મેલવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] જખમને રૂઝ લાવનારું

**ઘાવર** પું. [સં.] જુઓ 'ઘાર.'

**ઘાવલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. ડાંગરના ક્યારડામાં હળથી ખેડી તૈયાર કરવામાં આવેલી જમીન

**ઘાવા-ખાનું** ન. [જુઓ 'ઘાવો' + 'ખાનું.'] દોઢીના ચોકીદારોને બેસી કાવો કાઢવાનું સ્થળ. (૨) 'કૉફી-ઘર,' 'કૉફી-હાઉસ'

**ઘાવા-દાની** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘાવો' + ફા.] કાવો રાખવાનું પાત્ર, કાવાદાની [મરજીવો

**ઘાવાસ** વિ.,પું. પાણીમાં ડૂબકી મારીને મોતી કાઢનાર,

**ઘાવેડી,-ડુ** જુઓ 'ઘામેડી,-ડુ.'

**ઘાવો** પું. બુંદને શેકી કરેલી ભૂકીનો ઉકાળો, કાવો

**ઘા(-ઘાં)શિ(-સિ)યું** વિ. [જુઓ સં. ઘાસ + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઘાસને લગતું, ઘાસમાંથી નીપજતું. (૨) ઘાસ કાપનારું. (૩) (લા.) ભેળવાળું, હલકી કોટિનું. [૦ સોનું (-સાંનું) (રૂ. પ્ર.) ભેળવાળું હલકી કોટીનું સોનું]

**ઘા(-ઘાં)શિ(-સિ)યો**[૧] પું. [જુઓ 'ઘાશિયું.'] ઘાસનો સાથરો (૨) વિ., પું. ઘાસ કાપનારો માણસ

**ઘા(-ઘાં)શિ(-સિ)યો**[૨] પું. ટૂંકા પહાણને સાંધો કરવાનું લાકડું. (વહાણ.)

**ઘા(-ઘાં)શિ(-સિ)યો**[૩] પું. [અર. ગાશિયહ્] (ઘોડાની પીઠ ઉપર નાખવામાં આવતું) પલાણ, જીન ઉપરની કામળ, ડળી. [૦ ગુદાવવો (રૂ.પ્ર.) ઉપાડી જવું. (૨) ઉચાળા ભરવા]

**ઘાસ**[૧] ન. [સં.,પું.] ઘાંસ, તૃણ, ખડ. [૦ કાપવું (રૂ.પ્ર.) નકામી મહેનત કરવી. ૦ ખાવું (રૂ.પ્ર.) બેવકૂફી બતાવવી. ૦ ખવડાવવું, ૦ ચવરાવવું (રૂ.પ્ર.) મૂર્ખ બનાવવું. (૨) અપમાન કરવું]



**ઘાસ**[૨] પું., (-સ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘાસવું.'] ઘસારો. (૨) (લા.) ઘટાડો, ખોટ, નુકસાની, ઘટ, તોટો. [૦ કાપવી (રૂ.પ્ર.) ઘસારો મજરે લેવો. ૦ ખાવી (રૂ.પ્ર.) ઘટ સહન કરવી. ૦ લાગવી (રૂ.પ્ર.) ઘસારો સહન કરવો, નુકસાન ખમવું]

**ઘાસ-કડુ, -ટો** વિ.,પું. [જુઓ સં. + હિં 'કાટના' + ગુ. 'ઉ' 'ઉં' કૃ.પ્ર.] માલિક માટે ઘાસ કાપી લેવાનું કામ કરનાર નોકર [કૃ.પ્ર.] ઘાસ કાપવાની લેતરી

**ઘાસ-કાટણી** વિ.,સ્ત્રી. [જુઓ સં. + 'કાટવું' + ગુ. 'અણી'

**ઘાસ-કાટો** વિ.,પું. [જુઓ સં. + હિં 'કાટના' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ઘાસ-કડુ.' [લગતું ખાતું

**ઘાસ-ખાતું** ન. [સં. + જુઓ 'ખાતું.'] ઘાસના હિસાબને

**ઘાસ-ગંજી** (-ગજી) ન. [જુઓ સં. + 'ગંજી.'] (લા.) એ નામનું એક ઘાસ, ઉસધાન

**ઘાસ-ઘર** ન. [જુઓ સં. + 'ઘર.'] ઘાસ ભરવાનું મકાન

**ઘાસ-ઘરેણિયું** ન. [જુઓ 'ઘાસ[૨]' + 'ઘરેણિયું.'] ગિરો લીધેલી મિલકતનું વ્યાજ જતું કરી એને બદલે મિલકત ભોગવવી એ

**ઘાસ-ચારો** પું. [જુઓ સં. + 'ચારો.'] ખડ અને કડબ વગેરે

**ઘાસ-ચિનાઈ** ન. [જુઓ સં. + 'ચિનાઈ.'] (લા.) જેની છાલના તાંતણા કાંતી કાપડ બનાવવામાં આવતું તેવું એક વૃક્ષ

**ઘા(-ઘાં)સણ** ન. [સં. ઘાસ દ્વારા.] છાણાં થાપતી વેળા છાણ સાથે ભેળવવામાં આવતું ઘાસ વગેરે ડારણ

**ઘા(-ઘાં)સણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘાસવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] શરીરને લગતો ક્ષયનો રોગ, ખેનરોગ, 'ટયુબર-ક્યુલોસિસ' (ટી. બી.)

**ઘાસણું** ન. [જુઓ 'ઘાસવું' + ગુ. 'અણું કૃ. પ્ર.] કપડું ન ઘસાય એ માટે કોશિયાની કેડ ઉપર બાંધવામાં આવતો ચામડાનો ટુકડો

**ઘાસ-તાપણી** વિ., સ્ત્રી. [ સં. + 'તાપણું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) તરત ક્રોધે ભરાઈ જાય તેવી સ્ત્રી

**ઘાસ-તેલ** ન. [અં. ગૅસ્-લાઇટ્] (લા.) જુઓ 'ગ્યાસ-તેલ.'

**ઘાસ-દાણો** ન., બ. વ. [સં. + 'દાણો.'] ઢોરના નિર્વાહનું ઘાસ અનાજ વગેરે. (૨) ઘાસ અને દાણારૂપે અપાતી એક કાળની ખંડણી

**ઘાસ-પાટ** પું. ['સં. + 'પાટ[૧]'] લીલા કે સૂકા ઘાસનું મેદાન

**ઘાસ-પૂળી** સ્ત્રી. [ સં. + 'પૂળો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) એ નામની એક રમત

**ઘાસ-પૂળો** પું. [ સં. + 'પૂળો.'] ઘાસની ઝૂડી કે કોળી

**ઘાસ-પૂંજો** પું. [સં. + 'પૂંજો.'], **ઘાસ-ફૂસ** પું. [ સં.+જુઓ 'ફૂસ.'] ઘાસનો કચરો

**ઘા(-ઘાં)સરોટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘસારો' દ્વારા.] ઘસારો, ઘાસ

**ઘા(-ઘાં)સ-લેટ** ન. [ અં. ગૅસ્ લાઇટ્ ] જુઓ 'ગ્યાસ-તેલ.' (૨) વિ. (લા.) બનતું. (૨) ચીડિયું. (૩) હલકટ

**ઘા(-ઘાં)સલેટિયું** વિ. [ + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) હલકા પ્રકારનું [વેચનારો ફેરિયો

**ઘા(-ઘાં)સલેટિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ઘાસલેટિયું.'] ઘાસલેટ

**ઘા(-ઘાં)સલેટી** વિ. [જુએ 'ઘાસ-લેટ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] (લા.) અનિષ્ટકર, ખરાબ કરનારું [તેવી જમીન

**ઘાસ-વાણ** ન. [સં. घास દ્વારા] જ્યાં ઘાસ ઊગતું હોય

**ઘાસવું** અ. ક્રિ. [સં. घृष् > घर्ष् > પ્રા. घस्स] ઘસાવું, ક્ષય પામવું. (૨) નુકસાન ખમવું

**ઘાસાહાર** પું. [સં. घास + आ-हार] ઘાસનો ખોરાક

**ઘાસાહારી** વિ. [સં. घास + आहारी પું.] ઘાસનો આહાર કરનારું

**ઘા(-ઘાં)સાળું** વિ. [સં. घास + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] ઘાસવાળું

**ઘા(-ઘાં)સિયું** જુએ 'ઘાશિયું.'

**ઘા(-ઘાં)સિયો**[૧-૨-૩] જુએ 'ઘાશિયો.[૧-૨-૩]'

**ઘાસે(-સો)ટિયું** ન. [જુએ 'ઘાસવું' દ્વારા.] ઘસાય તોયે વાંધો નહિ તેવું ઘરમાં પહેરવાનું ખલેચું. (૨) ઘસાતું અટકાવવા માટેનું સાધન [ઘાસ

**ઘાસોટ** ન. [સં. घास દ્વારા] ઘાસના પૂળામાંથી છૂટું કરેલું

**ઘાસોટી** સ્ત્રી. [જુએ 'ઘાસવું' દ્વારા.] ઘસારો

**ઘાસોટિયું** જુએ 'ઘાસેટિયું.'

**ઘાંઘર(૦ડ)વું** અ. ક્રિ. [રવા.] ઘાંટો કાઢીને રડવું, આરડવું. (૨) મોટે અવાજે બૂમો પાડયા કરવી

**ઘાંઘરાં** ન., બ. વ. [જુએ 'ઘાંઘલું.'] ઓવારણાં

**ઘાંઘરી** સ્ત્રી. એક જાતનું વાદ્ય

**ઘાંઘલું** ન. [દે. પ્રા. घंघलअ-] મોહ, ગભરાટ. (૨) ઓવારણાં. (૩) વિ. બહાવરું, વ્યાકુળ ઘાંઘુંવાંઘું

**ઘાંઘાઈ** સ્ત્રી. [જુએ 'ઘાંઘું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ઘાંઘાપણું

**ઘાંઘું** વિ. [રવા.], **૦વાંઘું** વિ. [જુએ 'ઘાંઘું,'-દ્વિર્ભાવ.] બહાવરું વિહ્વલ, વ્યાકુળ. (૨) ઉતાવળું

**ઘાંચ** (-ચ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] ચીલામાં પડેલો જરા ઊંડો ખચકો. (લા.) ફાંસ, વાંધો, અડચણ. (૩) ગૂંચ, ગૂંચવણ

**ઘાંચ(-ચે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુએ 'ઘાંચી' + ગુ. 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઘાંચીની કે ઘાંચી જ્ઞાતિની સ્ત્રી (હિંદુ મુસ્લિમ બંનેમાં). (૨) ઘાંચા જ્ઞાતિની સ્ત્રી

**ઘાંચી** પું. [દે.પ્રા. घंचिअ-] તેલીબિયાંને ઘાણીમાં નાખી તેલ બનાવનાર અને વેચનાર (હિંદુ; એમાંથી કેટલાક પાછળથી મુસ્લિમ થયેલા. હિંદુ 'ઘાંચી' અત્યારે 'ચાંપાનેરી મોઢ' તરીકે જાણીતા છે અને અત્યારે દૂધનો ધંધો કરતા માલૂમ પડી આવે છે.). (૨) સોરઠમાં રાજપૂતોમાંથી ઊતરી આવેલી મુસ્લિમ ખેડૂત જ્ઞાતિ અને એનો પુરુષ. (૩) (લા.) મેલાં તેલિયા ડાઘવાળાં કપડાં પહેરનાર માણસ. [**૦ખૂટવો** (રૂ.પ્ર.) દીવામાં તેલ ખૂટી જવું. **૦જેવું** (રૂ.પ્ર.) ગંદું, મેલું. **૦ની ઘાણી જેવું** (રૂ.પ્ર.) ઘણું જ ગંદું. **૦ની ઘાણીએ જોડાવું** (-ઘાણિયે-) (રૂ.પ્ર.) દીપી ન નીકળે તેવી પ્રવૃત્તિમાં જોડાવું. (૨) આંધળું કામ કર્યે જવું. **૦નું ગાળિયું** (રૂ.પ્ર.) જન્મમરણનો ફેરો. **૦નો ઘાણ** (રૂ.પ્ર.) ગંદો પહેરવેશ. **૦નો બળદ, ૦નો બેલ** (રૂ.પ્ર.) કરીને પણ ન કર્યું એવી સ્થિતિવાળું. (૨) સંસાર-વ્યવહારના કામમાં ગૂંચવાઈ ગયેલું]

**ઘાંચીનો ખીલડો** સ્ત્રી. [જુએ 'ઘાંચી' + ગુ. 'નું' છ. વિ. નો વચ્ચે અનુગ + 'ખીલડો.'] (લા.) એ નામની એક રમત

**ઘાંચી-વાડ** (-ડ્ય), **-ડો** પું. [જુએ 'ઘાંચી' + 'વાડ.[૨]' + 'વાડો.'] ઘાંચીઓને વસવાનો મહોલ્લો

**ઘાંચેણ** (-ણ્ય) જુએ 'ઘાંચણ.'

**ઘાંચો** પું. [જુએ 'ઘાંચી.'] વાંસમાંથી સૂંડલા વગેરે બનાવનારી એક હિંદુ જ્ઞાતિ અને એનો પુરુષ, વાંસ-ફોડો. (૨) (તિરસ્કારમાં કહેવાતો) ઘાંચી

**ઘાંટ** પું. કંસારો

**ઘાંટરવાલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. મોરલી

**ઘાંટા** સ્ત્રી. એરંડાની પાકેલી લૂમ

**ઘાંટાઘાંટ** (-ટ્ય), **-ટી** સ્ત્રી. [જુએ 'ઘાંટો,'-દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઘાંટામાંથી કાઢેલો અવાજ, બૂમાબૂમ

**ઘાંટાઝન** પું. પાણીમાં ડૂબકી મારનાર માણસ, ઘાટબાજ

**ઘાંટી** સ્ત્રી. [જુએ 'ઘાંટો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) કંઠની બહાર મધ્યમાં રહેલું શંકુ-આકારનું હાડકું, હૈડિયો. (૨) બે પહાડો કે ડુંગરાઓ વચ્ચેની સાંકડી ખીણ, ઘાટી. (૩) (લા.) મુશ્કેલી. [**૦આવવી, ૦નડવી** (રૂ. પ્ર.) હરકત આવવી. **૦પડવી** (રૂ. પ્ર.) બાળકનું ગળું આવવું. (૨) મુશ્કેલી આવવી. (૩) ગૂંચ પડવી. **૦ફૂટવી** (રૂ.પ્ર.) જુવાની આવવી. **મરણની ઘાંટી** (રૂ. પ્ર.) મરણ સમયની મુશ્કેલી. **સુવાવડની ઘાંટી** (રૂ. પ્ર.) સુવાવડની મુશ્કેલી. **૦વટાવવી** (રૂ. પ્ર.) મુશ્કેલી પાર કરવી]

**ઘાંટી-ઘૂંટી** સ્ત્રી. [જુએ 'ઘાંટી' + 'ઘૂંટવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] આંટીઘૂંટી અને મુશ્કેલીવાળો માર્ગ

**ઘાંટુ** ન. [જુએ 'ઘાંટો.'] (લા.) હુક્કાની ચલમનો નીચલો ભાગ

**ઘાંટું** ન. [જુએ 'ઘાંટો.'] ગળામાં નીકળતો અવાજ, ઘાંટો. (૨) (લા.) જુએ 'ઘાંટુ.'. (૩) તલનો ડોડવો, તલસરું

**ઘાંટો** પું. [સં. घण्टक- > પ્રા. घंटअ-] ગળામાંથી નીકળતો ભારે ઘાંટો અવાજ. [**-ટા પાડવા** (રૂ. પ્ર.) બૂમ-બરાડા કરી બોલાવવું. (૨) ક્રોધનો અવાજ કરવો. **૦ઊઘડવો** (રૂ. પ્ર.) મોંમાંથી ચોખ્ખો અવાજ નીકળવો. **૦કાઢવો** (રૂ. પ્ર.) તાણીને મોટે બોલવું. **૦ખૂલવો** (રૂ. પ્ર.) જુએ 'ઘાંટો ઊઘડવો.' **૦પાડવો** (રૂ.પ્ર.) બોલાવવું. (૨) ખિજાવું, વઢવું. **૦બેસવો** (-બૅસવો) (રૂ. પ્ર.) અવાજ ખોખરો થઈ જવો, તદ્દન બેઠેલે સાદે બોલવું, ફાટેલે સાદે બોલવું]

**ઘાંઠી** સ્ત્રી. ઘરના નેવા ઉપરથી તેમ ઝાડની ડાંખળી ઉપરથી લટકતી બરફની શંકુ-આકારની કટકી, હિમ-કણ

**ઘાંતી** સ્ત્રી. આદમનું ફળ, જ્ઞાન-ફલ (ખ્રિસ્તી માન્યતા પ્રમાણે)

**ઘાંદુ** પું. એ નામનો એક રોગ (આફ્રિકામાંથી થાય છે.)

**ઘાંયજી** સ્ત્રી. [જુએ 'ઘાંયજો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઘાંયજા જ્ઞાતિની સ્ત્રી, વાળંદિયાણી

**ઘાંયજો** પું. વાળંદ, નાઈ, (હિંદુ) હજામ. (૨) મોરની ચાંદલા વગરની મોટી પીછી, તરવારડી

**ઘાંશિયું** જુએ 'ઘાશિયું.'

**ઘાંશિયો**[૧-૨-૩] જુએ 'ઘાશિયો.[૧-૨-૩]'

**ઘાંસણ** જુએ 'ઘાસણ.'

**ઘાંસણિયું** ન. કૂવાના કાંઠા પાસે રાસડી પથ્થરમાં ન ઘસાય એ માટે રાખવામાં આવતું લાકડાનું આડું

**ઘાંસરોટી** જુએ 'ઘાસરોટી.'

**ઘાંસ-લેટ** જુએ 'ઘાસ-લેટ.'

**ઘાંસલેટિયું** જુઓ 'ઘાસલેટિયું.'
**ઘાંસલેટિયો** જુઓ 'ઘાસલેટિયો.'
**ઘાંસલેટી** જુઓ 'ઘાસલેટી.'
**ઘાંસાળું** જુઓ 'ઘાસાળું.'
**ઘાંસિયું** જુઓ 'ઘાસિયું.'
**ઘાંસિયો**[૧-૨-૩] જુઓ 'ઘાસિયો.[૧-૨-૩]'
**ઘાંસી** સ્ત્રી. બોરડી વગેરે કાંટાળા છોડવાઓનો ઢગલો-ઝરડાં. (૨) ઘાઘરા ઉપર ઓઢણી તરીકે ઓઢવાનો પટકો
**ઘિચ્ચ-પિચ્ચ** (ઘિચ્ચ-પિચ્ચ) સ્ત્રી. [રવા.] લખવામાં ઠસોઠસ લખવું એ. (૨) વિ. અ-વ્યવસ્થિત
**ઘિચર-પિચર** ક્રિ. વિ. [રવા.] અવ્યવસ્થિત
**ઘિમેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. કીડીથી મોટું મંકોડાના ઘાટનું એનાથી નાનું લાલ જંતુ, ઝિમેલ. [**ગાંડમાંથી ઘિમેલ નીકળવી** (ગાંડ્ય-) (રૂ. પ્ર.) હારી જવું]
**ઘિયારી** સ્ત્રી. એ નામનું એક વૃક્ષ
**ઘિયા-વાડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘિયો'=ઘીનો વેપારી + 'વાડ.[૨]'] ઘીના વેપારીઓનો મહોલ્લો. (૨) ઘી-કાંટો, ઘી-ખાણિયું [આપે તેવું
**ઘિયાળ** વિ. [જુઓ 'ઘી' + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.] પુષ્કળ ઘી
**ઘિયો** પું. [જુઓ 'ઘી' દ્વારા.] ઘીનો વેપારી
**ઘિરાંદ** (-ધ) સ્ત્રી. ખરાબ ગંધ, દુર્ગંધ, બદબો
**ઘિલેરો** ન. ખિસકોલીને ખાઈ જનારું બાજ પક્ષી
**ઘિલોડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘિલોડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઘિલોડાં-ઘોલાંનો વેલો, ટીંડોરી
**ઘિલોડું** ન. ઘિલોડી-ઘોલીનું ફળ, ટીંડોરું, ઘોલું
**ઘિસઠિયો** પું. લાકડાની પટીમાં લોઢાની કરવત જેવા કાકરવાળું એક ઓજાર (સુતારનું)
**ઘિસોડિયું** ન. લાકડામાંનો ખાંચો [-તૂરિયાંનો વેલો
**ઘિસોડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘિસોડું + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઘિસોડાં
**ઘિસોડું** ન. ઘિસોડીનું તે તે લાંબું ફળ, તૂરિયું (શાક)
**ઘિસ્સી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘિસ્સો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] માંજાની દોરમાં બીજા પતંગની દોર ઘસાતાં લાગેલો ઘસારો. (૨) લાકડાના પાટિયા વગેરેમાં રંદાના પ્રકારના સાંકડા આછા પાનાથી પાડવામાં આવતો લાંબો સાંકડો ખાંચો
**ઘિસ્સો** પું. [સં. घर्षक- > પ્રા. घस्सअ, હિં. ઘિસ્સા.'] ઘસાવાથી લાગેલો છરકો કે ઘસારો, જોરથી પડેલો ઘસરકો કાપો. (૨) ધક્કો. ઠોકર. (૩) મોડાને પલોટવાનું એક સાધન. [**૦ દેવો** (રૂ. પ્ર.) ખોટમાં-નુકસાનમાં ઉતારવું]
**ઘી** ન. [સં. घृत- > પ્રા. घिअ] છાસ કરતી વેળા તરી આવતા માખણને ઉકાળી કરેલ સત્ત્વ, તૂપ. [**૦કેળાં** (-કેળાં) (રૂ. પ્ર.) આનંદ-ઉત્સવ. **૦ખીચડી** (રૂ. પ્ર.) ગાઢ **૦ ઢળ્યું તો ખીચડીમાં** (રૂ. પ્ર.) દેખીતા નુકસાનને અંતે તાત્ત્વિક રીતે ફાયદો ગણી લેવો એ. **૦ના ઠામમાં ઘી** (રૂ.પ્ર.) યોગ્ય કાર્ય. **૦ ચોપડવું** (-ચોપડવું) (રૂ. પ્ર.) ખુશામત કરવી. **૦ જોવું ઘીની ધાર જોવી** (રૂ.પ્ર.) જોઈ તપાસી કામ કરવું. **ઘીમાંથી ઇયળ કાઢવી** (રૂ. પ્ર.) સીધીસટ વાતમાંથી વાંધા-વચકા કાઢવા. **૦ના ભાવે** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ મોંઘું. **ખીચડીમાં ઘી** (રૂ. પ્ર.) યોગ્ય સદ્વ્યય. **નરમ ઘી જેવી માગણી** (રૂ.પ્ર.) ઢીલી માગણી. **માગ્યા ઘીએ ચૂરમું** (-ઘિયે-) (રૂ. પ્ર.) પારકા પૈસે મોજમઝા. **બળતામાં ઘી હોમવું** (રૂ. પ્ર.) ચાલુ ઉશ્કેરણી તોફાનમાં વધારો કરી આપવાનું કરવું]
**ઘી-કાંટો** પું. [જુઓ 'ઘી' + 'કાંટો.'] વજન કરીને જ્યાં ઘી ખરીદી વેચવામાં આવતું હોય તેવું બજાર, ઘીનું ખાણિયું
**ઘીઘવાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ગળગળા થઈ જવું
**ઘીઘી** સ્ત્રી. [રવા.] બોલવામાં જીભ થોથરાવી એ
**ઘીચ** જુઓ 'ગીચ.'
**ઘીચલી** વિ. ગંદું, મેલું
**ઘીચોઘીચ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઘીચ.'-દ્વિર્ભાવ.] ખૂબ જ ગીચ, ભીંસોભીંસ [વગેરે જેવી ચીકટ વસ્તુ
**ઘી-ચોપડ** (-ચોપડ) ન. [જુઓ 'ઘી' + 'ચોપડવું.'] ઘી તેલ
**ઘીઠણું** ન. ઘડો રાખવાનું ટેકણ
**ઘીડવો** પું. કાણું, છિદ્ર [(૨) ઠપકો, ધમકી
**ઘીણ** સ્ત્રી. [સં. घृणा > પ્રા. घिणा] (લા.) ધિક્કાર, તિરસ્કાર.
**ઘી-તાવણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘી' + 'તાવણી.'] માખણને કકડાવી ઘી તારવવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) પાકી કસોટી
**ઘી-તૂરિયું** જુઓ 'ઘિસોડું.'
**ઘી-તેલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘી-તેલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] રાતે ખીલતાં ફૂલોવાળો કમળના પ્રકારનો પાણીમાં થતો એક વેલો
**ઘી-તેલું** ન. [જુઓ 'ઘી-તેલી.'] ઘી-તેલીનું ફળ, પોયણીનું ફળ
**ઘીમ**[૧] ન. [સં. ग्रीष्म > પ્રા. गिम्ह] હોળીના પડવાને દિવસે ગ્રીષ્મ ઋતુનો આરંભનો એક ઉત્સવ. (સંજ્ઞા.)
**ઘીમ**[૨] ન. શંકા, વહેમ
**ઘીમડ** વિ. મૂર્ખ. (૨) આળસુ
**ઘીમિયું** ન. [જુઓ 'ઘીમ[૧]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઘીમના ઉત્સવ ઉપર બાળકને પહેરાવવાનું કપડું
**ઘીરકા** સ્ત્રી. એ નામની બાળકોની એક રમત
**ઘીરતી** સ્ત્રી. ગરેડી
**ઘીલાં** ન., બ.વ. ધોળા રંગના એક જાતની વનસ્પતિના દાણા
**ઘીલી** સ્ત્રી. [રવા.] ગદબદિયાં
**ઘીલો** પું. એ નામનો એક જંગલી વેલો [નું બજાર
**ઘી-વટો** પું. [જુઓ 'ઘી' દ્વારા.] ઘી-કાંટો, ઘી-ખાણિયું, ઘી-
**ઘીવટી** પું. [જુઓ 'ઘી-વટો' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઘીનો વેપારી, ઘિયો [જાતો નક્કી કરવી એ
**ઘી-શ્રેણિ(-ણી)-કરણ** ન. [જુઓ 'ઘી' + સં.] ઘીની ચડતી
**ઘીસ**[૧] સ્ત્રી. જુઓ 'ઘિસ્સી.'. (૨) ધાતુનો ગેરો. (૩) (લા.) માર, ઠોક. [**૦ ખાવી** (રૂ. પ્ર.) હારી જવું]
**ઘીસ**[૨] સ્ત્રી. [ફા. ગિશ્ત્] જુઓ 'ઘિસત'. (૨) (લા.) હોળીની લડવા માટે નીકળતી ગેર
**ઘીસરા** સ્ત્રી. માછલાં પકડવાની એક પ્રકારની જાળ
**ઘી(-ઘીં)સરું** ન. ઘોંસરું. (૨) હળ દંતાળ રાંપડી વગેરે નીચે રાખવામાં આવતું બે-પાંખિયું લાકડું, કઠામણું
**ઘીસલું** ન. બળદ પલોટવાનું ત્રણ-ચાર હાથ લાંબું છેડે બે પાંખવાળું લાકડું. [**-લે ઘાલવું** (રૂ. પ્ર.) મુશ્કેલ કામમાં દાખલ કરવું. (૨) સંસાર-વ્યવહારનાં કામોમાં જોડવું]
**ઘીસાઘીસ** સ્ત્રી [જુઓ 'ઘીસ,[૧]'-દ્વિર્ભાવ.] ઉપરાઉપર

ઘસવું એ. (૨) (લા.) ધમાચકડી, ધમાલ. (૩) કજિયો, ઝઘડો

**ધીસી** જુઓ 'ધિસ્સી.'

**ધી(-ધીં)સો** જુઓ 'ધિસ્સો(૩).'

**ધીંગા-ધાંગી** સ્ત્રી. [રવા.] ગેર-બંદોબસ્ત, અંધેર

**ધીંઘ (-ઘ્ય), ૦ર (-રચ)**, સ્ત્રી. ઘણાં માણસોનો જથ્થો, માણસોનું મોટું ટોળું

**ધીંચવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ખૂંચવી લેવું. (૨) ચૂસી લેવું. **ધીંચાવું** કર્મણિ. ક્રિ. **ધીંચાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ધીંચાવવું, ધીંચાવું** જુઓ 'ધીંચવું'માં.

**ધીંસરું** જુઓ 'ધીસરું.'

**ધીંસો** જુઓ 'ધીસો'-'ધિસ્સો(૩).'

**ઘુગૂર** ન. એ નામનું એક હાથ-વાજિંત્ર [ધાબળી

**ઘુગ્ગી** સ્ત્રી. માથું અને ખભો ઢંકાય તેવી એક કામળી કે

**ઘુગ્ઘુ**[૧] ન. [રવા.] ઘુવડ. (૨) (લા.) મૂર્ખ માણસ

**ઘુગ્ઘુ**[૨] પું. પડતી અને નાશની નિશાની

**ઘુઘરડી(-લી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘુઘરડો(-લો)' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય.] જુઓ 'ઘૂઘરી.' (પદ્યમાં.). (૨) નાની ઘૂઘરી

**ઘુઘરડો(-લો)** પું. [જુઓ 'ઘૂઘરો' + ગુ. 'ડ'-'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઘઘરો.' (પદ્યમાં.)

**ઘુઘરવટ** પું., (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘૂઘરી' દ્વારા.] ઘાઘરાના ઘેરની નીચે મૂકેલી ઘૂઘરીઓવાળી કોર કે ઝૂલ. (૨) એવી ઘૂઘરીઓવાળો ઘાઘરો

**ઘુઘરવાટ** પું., **-ટી** સ્ત્રી., **-ટો** પું. [જુઓ 'ઘૂઘૂ' + સ્વાર્થે 'ર' + ગુ. 'આટ' 'આટો' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કબૂતર વગેરેનો કે એના જેવો અવાજ. (૨) (લા.) ઘાંટો, બરાડા, હાકોટો

**ઘુઘરાવવું** જુઓ 'ઘૂઘરવું'માં.'

**ઘુઘરાળું** વિ. [જુઓ 'ઘૂઘરો' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] ઘૂઘરાવાળું. (૨) બેડૂતને ખીજવવા માટે વપરાતો શબ્દ

**ઘુઘરિયાળ,-ળું** વિ. [જુઓ 'ઘૂઘરી' + ગુ. 'ઇયું' + 'આળ' -'આળું' ત. પ્ર.] ઘૂઘરીઓવાળું. (૨) (લા.) વાંકડિયા વાળવાળું

**ઘુઘરિયું** ન. એ નામની એક રમત

**ઘુઘરિયો** પું. [જુઓ ઘૂઘરો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] પૂછડીનાં ઢીલાં ગોળ હાડકાંને લઈ ચાલતાં ઘૂઘરીઓ જેવો અવાજ થાય તેવો એક જાતનો અમેરિકી સર્પ

**ઘુઘૂની** સ્ત્રી. બાફેલા કે ઉકાળેલા ચણા

**ઘુચ્ચો**[૧] પું. [સં. गुच्छक- > પ્રા. गुच्छअ-] (લા.) અંબોડો

**ઘુચ્ચો**[૨] પું. [રવા.] ઘુસ્તો, ઘુમ્મો

**ઘુટ-બોર** ન. ઘુટ-બોરડીનું ફળ

**ઘુટ-બોરડી** સ્ત્રી. એક જાતની વનસ્પતિ, ઝટ-બોરડી

**ઘુટ્રકબ** પું. [રવા.] કબૂતરનો ઘુઘવાટ

**ઘુટ્ટી** સ્ત્રી. નવા જન્મેલાં બાળકોને પાવા માટેના ઔષધની ગોળી કે સોગઠી. [૦માં પડવું (રૂ. પ્ર.) નાનપણથી આદત થવી]

**ઘુણ** પું. [સં.] સૂકું લાકડું કોરી નાખનારું એક જંતુ, ઘણ

**ઘુણાક્ષર** પું. [+ સં. अक्षर ન.] ઘુણે લાકડું કોતરતાં થયેલો લાકડાની સપાટી ઉપરનો લિપિના વર્ણોના જેવો આકાર

**ઘુણાક્ષર-ન્યાય** પું. [સં.] (લા.) લાકડે માંકડું બંધ બેસી જવા જેવું કાર્ય, કાકતાલીય ન્યાય, વગર ઇરાદે બનાવ બનવાની ક્રિયા

**ઘુણિત** વિ. [સં.] ઘુણે કોરી ખાધેલું

**ઘુબાવળ** પું. એ નામનો એક ગૂંદર

**ઘુમડાવવું** જુઓ 'ઘૂમડવું'માં.

**ઘુમરડવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઘુમરડો,'-ના. ધા.] ગોળ ગોળ ફેરવી એકતાર કરવું, ઘુમરડી ખવડાવવી. (૨) ઘાટા પ્રવાહીમાં હાથ નાખી ઉપર નીચે કરવું. **ઘુમરડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઘુમરડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઘુમરડાવવું, ઘુમરડાવું** જુઓ 'ઘુમરડવું'માં.

**ઘુમરડિયો** પું. [જુઓ 'ઘુમરડો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) ગોપીના વેશમાં ફરતો એક પ્રકારનો ભિખારી

**ઘુમરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘુમરડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ઘૂમરો, ફેરફૂદડી. (૨) વમળ, ભમરી. (૩) હીંચોળવાની ક્રિયા

**ઘુમરડો** પું. [જુઓ 'ઘૂમરો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] મોટી ઘુમરડી, મોટી ફેરફૂદડી. (૨) પેટમાં આવતી આંતરડાંમાંની વીંટ, આંકડી [અંધકાર, ધૂળની આંધી

**ઘુમરણ** ન. [જુઓ 'ઘૂમરો' દ્વારા.] ધૂળ ઊડવાથી થયેલો

**ઘુમરાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘૂમરો' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] ઘુમરડી, ઘૂમરો. (૨) વમળ, ભમરી

**ઘુમરાવવું** જુઓ 'ઘૂમરાવું' માં.

**ઘુમાઉ** વિ. [જુઓ 'ઘૂમવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] ઘૂમ્યા કરવાની આદતવાળું. (૨) સ્ત્રી. એક દિવસમાં ઘૂમી વળાય -ફરી વળાય તેટલી જમીન

**ઘુમાડવું, ઘુમાવવું, ઘુમાવું** જુઓ 'ઘૂમવું' માં.

**ઘુમેડવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. घुम्म દ્વારા] જુઓ 'ઘુમરડવું'. **ઘુમેડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઘુમેડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઘુમેડાવવું, ઘુમેડાવું** જુઓ 'ઘુમેડવું' માં.

**ઘુમેર (-રચ), રી** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. घुम्म દ્વારા] ચક્કર, ફેર

**ઘુમ્મટ** જુઓ 'ઘુંમટ.'

**ઘુમ્મટ-ઘેરો** જુઓ 'ઘુંમટ-ઘેરો.'

**ઘુમ્મર** પું. [સર૦ 'ઘૂમરો.'] ચક્રવ્યૂહ, ચકાવો

**ઘુમ્મો** પું. [રવા.] બાંધી મૂઠીથી મરાતો ધબ્બો

**ઘુરકાટ** પું. [પું. [જુઓ 'ઘૂરકવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ઘૂરકવું એ

**ઘુરકાવવું** જુઓ 'ઘૂરકવું' માં.

**ઘુરકિયું** ન. [જુઓ 'ઘૂરકવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ઘૂરકીને બોલવું એ, છાંછિયું, ગુસ્સાનો બોલ. (૨) કૂતરાંનો એ પ્રકારનો અવાજ

**ઘુરઘુર** પું. [રવા.] કૂતરાંનો એવો અવાજ. (૨) કફને લીધે માણસને ગળામાં થતો અવાજ. (૩) પેટમાં થતો વાયુનો અવાજ ['ઘુરઘુર.'

**ઘુરઘુરાટ** પું. [જુઓ 'ઘુરઘુર' + ગુ. આટ' ત. પ્ર.] જુઓ

**ઘુરાયું** વિ. [જુઓ 'ઘૂરી' દ્વારા.] જેને ઘૂરી આવી હોય તેવું, રઘવાયું, બહાવરું. (ખાસ કરી હડકાયું કૂતરું 'ઘુરાયું' થાય છે.) [ઘૂરીવાળુ

**ઘુરિય(-યે)લ** વિ. [જુઓ 'ઘૂરી' + ગુ. 'અ(-એ)લ' ત. પ્ર.]

**ઘુલેર** ન. ડોકમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું

**ઘુ(-ઘૂ)વડ** ન. [સં. घूक- > પ્રા. घूअ + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ઘૂડ.' [૦ જેવું (રૂ. પ્ર.) ગમાર]

**ઘુ(-ઘૂ)વડ-મુખું** વિ. [જુઓ 'ઘુવડ' + સં. मुख + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઘૂડના જેવા મોઢાવાળું. (૨) (લા) મૂઢ, ર્ખ

**ઘુસ-ઘુસ** સ્ત્રી., ક્રિ. વિ. [રવા.] જુઓ 'ઘુસ-પુસ.'

**ઘુસણિયું** વિ. [જુઓ 'ઘૂસવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર. + 'ઇયું' ત. પ્ર.] જયાં ત્યાં ઘૂસી જવાની ટેવવાળું

**ઘુલરડો** પું. [જુઓ 'ઘૂલર' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઊમરાનું ઝાડ, ઘૂલર

**ઘુસપુ(-ફુ)સ** સ્ત્રી. [રવા.] અંદર અંદર ગુપચુપ ખાનગી વાતો કરવામાં આવે એ. (૨) એવી રીતે વાત કરવામાં આવે એમ

**ઘુસાડવું, ઘુસાવું, ઘુસેડવું** જુઓ 'ઘુસવું'માં.

**ઘુસ્તો** પું. [રવા.] પડખામાં મરાતો બાંધી મૂઠીનો ઘુમ્મો

**ઘુંમટ** (ઘુમ્મટ) જુઓ 'ઘૂમટ.'

**ઘુંમટ-ઘેરો** જુઓ 'ઘૂમટ-ઘેરો.'

**ઘુંમર** જુઓ 'ઘુમ્મર.'

**ઘુંમો** જુઓ 'ઘુમ્મો.'

**ઘૂક** ન. [સં., પું.] ઘુવડ પક્ષી

**ઘૂકી** સ્ત્રી. [સં.] માદા ઘુવડ પક્ષી

**ઘૂગી** સ્ત્રી. યુદ્ધ વખતે માથાનું રક્ષણ કરનારું એક સાધન

**ઘઘડ** ન. સફેદ ગીધ [ કે ઘાઘરો

**ઘૂઘર-પાટ** પું. [જુઓ 'ઘૂઘરી' + 'પાટ[1]'] ઘૂઘરીવાળી ઘાઘરી

**ઘૂઘર-માળ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘૂઘરી' + સં. माला] ઘૂઘરીઓવાળી બળદને કંઠે બાંધવામાં આવતી માળા

**ઘૂઘરવું** અ. ક્રિ. ફૂલીને સંજ્ઞ આવવું. (૨) પરુ થઈ જવાં, પાકી જવું

**ઘૂઘરાવું** અ. ક્રિ. ગુસ્સાથી ડોળા કાઢવા

**ઘૂઘરી** સ્ત્રી. [સં. घर्घरिका > પ્રા. घग्घरिआ] ધાતુના પાતળા પતરાની બનાવેલી પોલી ખળખળતી નાની નાની પોટલી કે એવો પોલો દાણો, કિંકિણી. (૨) (લા.) ઢોરને ખવડાવવા બાફેલા ઘઉં બાજરી કે જુવારના દાણા

**ઘૂઘરો** પું. [સં. घर्घरक- > પ્રા घग्घरअ-] જરા જાડા પતરાનો ઘૂઘરીથી મોટો પોલો તે તે દાણો (એકથી વધુ બાંધી પગે હાથે બાંધવામાં આવે છે, નાચતાં કૂદતાં જેનો સુંદર ખડખડાટ અવાજ થાય છે). (૨) ધાતુનું કે લાકડાનું બનાવેલું અંદર કાંકરી નાખવાથી ખખડતું બાળકોનું એક રમકડું. (૨) (લા.) દાળ કરવા માટે ફોતરી ઉખેડવા પલાળીને સકવેલો કઠોળ. (૪) ચૂનો બનાવવા પકવેલો તે તે કાંકરો. (૫) ઘૂઘરાના આકારની બનાવાતી એક મીઠાઈ. (૬) એ નામનું એક ઝાડ [-રા જેવું (રૂ. પ્ર.) ખોલકણું. (૨) સુંદર. -રા બાંધવા (રૂ. પ્ર.) નિર્લજ્જ થવું. -રા બાંધી ફરવું (રૂ. પ્ર.) આતુરતાપૂર્વક કામ કરવું. -રા મૂકવા (રૂ. પ્ર.) ધ્યાન ખેંચે તેવું સુંદર બનાવવું. -રે રમવું (રૂ. પ્ર.) સુખી ઘેર (બાળકનું) ઊછરવું. ૦ આપવો (રૂ. પ્ર.) વાત પકડાવવી, કબૂલ કરાવવું. ૦ બનવું (રૂ. પ્ર.) પરવશ થવું. (૨) તાને ચડવું]

**ઘૂઘવ(-વા)વું** અ. ક્રિ. [રવા.] ઘૂ ઘૂ અવાજ કરવો (કબૂતર હોલાં વગેરેનો અવાજ)

**ઘૂઘશ** પું. એ નામનો એક છોડ

**ઘૂઘી[1]** સ્ત્રી. કૂંજે

**ઘૂઘી[2]** સ્ત્રી. ઘોડાની ડોકે બાંધવાનું એક ભરત-ભરેલું કપડું

**ઘૂઘૂ** ક્રિ. વિ. [રવા.] ઘુઘવાટ થાય એમ (કબૂતર તેમજ વિમાન અને બીજાં યંત્રોનો એ પ્રકારનો અવાજ)

**ઘૂઘૂ-રવ** પું. [ + સં. ] ઘુઘવાટ

**ઘૂઘો** પું. [રવા.] ધૂળમાં કાણું પાડી ઊતરી જનારું એક જીવડું

**ઘૂટણો** પું. કુસ્તીનો એક દાવ

**ઘૂડ** ન. [સં. घूक > પ્રા. घूअ + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ઘુવડ.' (૨) (લા.) મૂંગું. (૩) મૂર્ખ

**ઘૂણિયો** પું. સાંકડા મોંનું ઘડાના આકારનું જરા મોટું દેગડા જેવું પાણી ભરવાનું વાસણ

**ઘૂનો** પું. [સં. घूर्णक- > પ્રા. घुन्नअ-] નદીમાંનો વમળને કારણે ઊંડો પાણી ભરેલો ધરો

**ઘૂપ** (-પ્ય) સ્ત્રી. રાળ

**ઘૂબર** પું. વંટોળિયો

**ઘૂમ[1]** (-મ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘૂમવું.'] ફેર, ચક્કર. (૨) (લા.) એકાએક આવતો તર્ક. (૩) ક્રિ. વિ. 'લાલ ઘૂમ' જેવામાં 'અતિશય'નો અર્થ આપે છે.

**ઘૂમ-ઘા** પું. [જુઓ 'ઘૂમ' + 'ઘા.'] મૂઢ માર

**ઘૂમચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘૂમવું' દ્વારા.] ચક્રાકારે ફરી વળવું એ, ઘુમરડી

**ઘૂમચો** પું. [જુઓ 'ઘૂમવુ' દ્વારા.] ધચૂમલો, જથ્થો, ઘેરો સમૂહ

**ઘૂમટ** પું. મંદિર મસ્જિદ વગેરેનું અર્ધ ગોળાકાર શિખર. (૨) એવા શિખરની નીચેની સપાટીનો અવકાશઘાટનો આકાર

**ઘૂમટ-ઘેરો** પું. [જુઓ 'ઘૂમટ' + 'ઘેરો.'] (લા.) એ નામની એક બાળ-રમત (જેમાં કપડાનો ઘૂમટ-આકાર બનાવી એ ઓઢી રમાય છે.)

**ઘૂમટ-દાર** વિ. [જુઓ 'ઘૂમટ' + ફા. પ્રત્યય] ઘૂમટવાળું

**ઘૂમટ-વિધાન** ન. [જુઓ ઘૂમટ' + સં.] ઘૂમટ રચી તૈયાર કરવાની ક્રિયા

**ઘૂમટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘૂમટ' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ઘૂમટ. (૨) ઘાસ કે વાંસની ચીપોની છત્રી. (૩) પોલીસ-ચોકી કે રેલવે-ફાટકના ચોકીદારની ઘૂમટવાળી ઓરડી. (૪) પુરુષની જનનેંદ્રિયની ઢાંકણરૂપ ચામડી. (૫) સૌરાષ્ટ્રના ઘોડાઓની એ નામની એક જાત

**ઘૂમટી-ખડક** પું. [ જુઓ 'ઘૂમટી' + 'ખડક.' ] ઘૂમટના આકારનો જમીન ઉપરનો ખડક

**ઘૂમટો** પું. [જુઓ 'ઘૂમટ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઘૂમટી(૪)'. (૨) ઘૂંઘટ, ઘૂંઘટો (સ્ત્રીઓ સંપૂર્ણાંશે મોં ઢાંકતાં થતો માથાનો આકાર). [૦ કરવો, ૦ ખેંચવો, (-ખેંચવો), ૦ તાણવો, ૦ વાળવો (રૂ. પ્ર.) લાજ કાઢવી, ઘૂંઘટો કરવો]

**ઘૂમડ** ન. આકાશમાં વાદળાંની જમાવટ

**ઘૂમડવું** જુઓ 'ઘૂમવું'માં. (૨) ઘુમેડવું. ઘૂમડાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઘુમડાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઘૂમડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘૂમવું' દ્વારા + ગુ. 'ડી' + 'ઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઘૂમવું એ, ઘુમરડી, ગોળ ગોળ ફરવું એ, ગોળ ચકરડી

**ઘૂમણ** ન., **-ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘૂમવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઘૂમવું એ, ઘમડી, ઘુમરડી. [**-ણી ઘાલવી** (રૂ.પ્ર.) બાળકને ઘોડિયામાં ઘાલી હીંચકાવવું]

**ઘૂમણું** ન. [જુઓ 'ઘૂમવું' + ગુ. 'અણું' કૃ.પ્ર.] ઘોડિયું, પારણું. [**-ણે ઘાલવું** (રૂ.પ્ર.) ઘોડિયામાં સુવડાવવું]

**ઘૂમર**[૧] (-રય) સ્ત્રી. છત્રીના આકારની ખજૂરી

**ઘૂમર**[૨] ન. [જુઓ 'ઘૂમરો.[૧]'] આમ તેમ ફરતું ટોળું. (૨) વિ. સુંદર, રૂપાળું. (૩) મજબૂત

**ઘૂમરવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ઘૂમરો,[૧]'-ના.ધા.] ઘૂમરી ખાવી, વમળમાં આવવું. (૨) કેફની અસર જણાવી. (૩) (લા.) ક્રોધે ભરાવું. (૪) વરસાદનાં વાદળાંઓનું ચડી આવવું

**ઘૂમરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘૂમરો[૧]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ઘૂમરો, નાનું ચક્કર લેવાની ક્રિયા, ચકરડી. (૨) પાણીમાંની ભમરી, પાણીનું જોરથી વળતું કૂંડાળું. (૩) ફેર, ચકરી, ફેર આવવાની ક્રિયા. [**૰ ખાવી, ૰ મારવી** (રૂ. પ્ર.) ગોળાકાર ફરવું]

**ઘૂમરો**[૧] પું. [જુઓ 'ઘૂમવું' દ્વારા.] મોટા વર્તુળમાં ફરવાની ક્રિયા. (૨) ઘૂમવા નીકળવું એ, 'લોઇટરિંગ.' [**૰ મારવો, ૰ લગાવવો** (રૂ.પ્ર.) ફરવા જવું]

**ઘૂમરો**[૨] પું. એ નામનો એક છોડ [એ, ઘચૂમલો

**ઘૂમલો** પું. [જુઓ 'ઘૂમવું' દ્વારા.] ટોળે મળીને બેસવું

**ઘૂમવું** અ.ક્રિ. [દે.પ્ર. घुम्म] ચક્કર ચક્કર ફરવું. (૨) ચોમેર ફરવા નીકળવું. (૩) (લા.) (મગજમાં) વિચાર આવવો, ઘોળાયા કરવું. (૪) મચ્યા રહેવું. **ઘુમાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઘૂમડવું, ઘુમાડવું, ઘુમાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઘૂમાઘૂમ** (-મ્ય), **-મી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘૂમવું'-દ્વિર્ભાવ. + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય.] વારંવાર ઘૂમવું એ, દોડધામ, હરફર

**ઘૂમિત** વિ. [દે.પ્રા. घुम्म > ગુ. ઘૂમ + સં. इत ત.પ્ર.] ઘૂમેલું, ફરેલું, ઘોળાયેલું (આંખ વગેરે)

**ઘૂમો** પું. કાપેલા પથ્થર સીંચકવાનું ઓજાર

**ઘૂયડો** જુઓ 'ઘોયડો.' (વહાણ.)

**ઘૂરકવું** અ.ક્રિ. [દે.પ્ર. घुरक्क] ઘુર ઘુર અવાજ કરતાં સામે જોવું (ક્રોધથી; જેમકે કૂતરું વગેરે ઘૂરકે છે.) (૨) (લા.) ક્રોધથી કરડી નજરે જોવું. **ઘૂરકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઘુરકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઘૂરકા-ઘૂરકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘૂરકવું';-દ્વિર્ભાવ, + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] સામસામે ઘૂરકવાની ક્રિયા

**ઘૂરકાવું** જુઓ 'ઘૂરકવું'માં.

**ઘૂરકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘૂરકવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ઘુરકિયું.'

**ઘૂરચી** સ્ત્રી. દોરામાં પડતી આંટી કે ગૂંચ

**ઘૂરવું** અ. ક્રિ. [રવા.] (નગારાં વગેરેનો) અવાજ થવો

**ઘૂરાઘૂરી** સ્ત્રી [જુઓ 'ઘૂરકવું' દ્વારા.] સામસામાં આંખ મારવી એ, ઇશારાના મચકારા

**ઘૂરિયો** પું. તુવેર પાપડી વગેરેની લૂમ

**ઘૂરી** સ્ત્રી. વાયુરોગથી માથામાં આવતી ચકરી. (૨) એકાએક વિચાર આવતાં આવતો આવેશ કે ઊભરો. (૩) એવો જુસ્સો કે ઉત્સાહ. (૪) ઉધામો, તરંગ

**ઘૂર્ણાયમાન** વિ. [સં.] ચક્રાકારે ભમતું, ચક્કર ચક્કર ફરતું. (૨) મગજમાં અચાનક વિચારનો વેગ આવ્યો હોય તેવું

**ઘૂલર** ન. [જુઓ 'ગૂલર.'] ઊમરાનું ઝાડ, ઉમરડો. (૨) મોટાં પોલાં મરચાંની એ નામની જાત. (૩) એ નામનું કાનનું એક ઘરેણું

**ઘૂલરું** ન. [+ ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે પ્ર.] જુઓ 'ઘૂલર'-'ગૂલર.'

**ઘૂલરો** પું. [+ ગુ. 'ઓ' ત.પ્ર.] ઘૂલરનું ઝાડ, ઉમરડો, ઊમરો

**ઘૂવો**[૧] પું. ઘાસપાનથી છાયેલું ઢોર બાંધવાનું છાપરું કે એકઢાળિયું. (૨) ડૂંડાં ભૂકો કોતરી વગેરે ભરવાની કોઠી

**ઘૂવો**[૨] પું. પાણીમાં કે ભીનાશવાળી જમીનમાં થતું એ નામનું એક જંતુ. (૨) પોચી જમીનમાં પડતો પાણીનો ખાડો

**ઘૂશ** (-શ્ય), **ઘૂશ-ખોરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘૂસવું' + ફા.] લાંચ રુશ્વત

**ઘૂસ** પું. મોટી જાતનો ઉંદર, કોળ

**ઘૂસણ**[૧] ન. [જુઓ 'ઘૂસવું' + ગુ. 'અણ' ક્રિયાવાચક કૃ. પ્ર.] ઘૂસવાની ક્રિયા

**ઘૂસણ**[૨] વિ. [જુઓ 'ઘૂસવું' + ગુ. 'અણ' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] ઘુસણિયું ['ઘૂસણિયું.'

**ઘૂસણ-ખોર** વિ. [જુઓ 'ઘૂસણ[૧]' + ફા. પ્રત્યય] જુઓ

**ઘૂસણખોરી** સ્ત્રી. [+ ફા. 'ઈ' પ્ર.] ઘુસણિયાપણું, 'ઇન્ફિલ્ટ્રેશન' [ખાસિ

**ઘૂસણ-નીતિ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘૂસણ[૧]' + સં.] ઘૂસી જવાની

**ઘૂસતો** પું. એક માણસથી કપાય એ પ્રકારની કરવત

**ઘૂસવું** અ.ક્રિ. બળજબરીથી દાખલ થવું, સામાની ઇચ્છા કે સંમતિ વિના અંદર પ્રવેશી જવું. **ઘુસાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઘુસાડવું, ઘુસેડવું** પ્રે., સ.ક્રિ. [ઘૂસવું એ

**ઘૂસાઘૂસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘૂસવું',-દ્વિર્ભાવ.] વારંવાર

**ઘૂસિયું** ન. [જુઓ 'ઘૂસ' + ગુ. 'ઇયું' પ્ર.] ઘૂસ પકડવાનું પીંજરું, કોળવાઈ, મોટું ઉંદરિયું [મધપૂડાનું)

**ઘૂસિયું મધ** ન. મધનો એક પ્રકાર (ઝાડની બખોલમાં થતા

**ઘૂંકલાવવું** જુઓ 'ઘોંકવું'માં. (લા.) ઠપકો આપવો

**ઘૂંકો** જુઓ 'ઘોંકો.'

**ઘૂંગરાલું** વિ. (વાળના) ગૂંચળાવાળું

**ઘૂંગરી** સ્ત્રી. જાડી ઊનનો ઝભ્ભો

**ઘૂંગરુ** સ્ત્રી. નાની ઘંટડી

**ઘૂંઘચી** સ્ત્રી. ચણોઠી, ગુંજા

**ઘૂંઘટ** પું. સ્ત્રીથી સાડી માથે ઓઢી મોઢું ઢંકાઈ જાય એ રીતે લાજ બતાવવામાં આવે છે એ, ઘૂમટો. [**૰ કરવો, ૰ કાઢવો, ૰ તાણવો** (રૂ.પ્ર.) લાજ કાઢવી. **૰ ખાવો** (રૂ.પ્ર.) હારી જવું-ભંગાણ પડવું]

**ઘૂંઘટડો** પું. [જુઓ 'ઘૂંઘટ' + ગુ. 'ડો' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] (પદ્યમાં) જુઓ 'ઘૂંઘટ.' [જુઓ 'ઘૂંઘટ.'

**ઘૂંઘટવો** પું. [જુઓ 'ઘૂંઘટ' + ગુ. 'વો' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**ઘૂંઘટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘૂંઘટો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઘૂંઘટના આકારની ઘાસ-પાલા-તાડછાંની છત્રી ['ઘૂંઘટ.'

**ઘૂંઘટો** પું. [જુઓ 'ઘૂંઘટ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ

**ઘૂંઘરવાળી** વિ. [હિં., મજ.] વાંકડિયા વાળવાળું

**ઘૂંઘલી** વિ. આરપાર ન દેખાય તેવું, અપારદર્શક

**ઘૂંઘવાટ, -ટો** પું. [રવા. + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઘોંઘાટ

**ઘૂંઘળી** સ્ત્રી. તાડછાંમાંથી ગૂંથેલી એક પ્રકારની છત્રી

**ઘૂંચ** (-ચ્ય) જુઓ 'ગૂંચ.'
**ઘૂંચ-ઘાંચ** (ઘૂંચ્ય-ઘાંચ્ય) સ્ત્રી.[જુઓ 'ઘૂંચ,'-દ્વિર્ભાવ.] ગૂંચવાડો
**ઘૂંચવણ** (-ણ્ય), **-ણી** જુઓ 'ગૂંચવણ,-ણી.'
**ઘૂંચવવું, ઘૂંચવાવું** જુઓ 'ગૂંચાવું' -'ગૂંચવાવું'માં.
**ઘૂંચળું** જુઓ 'ગૂંચળું.' [પ્રે., સ.ક્રિ.)
**ઘૂંચાવું** જુઓ 'ગૂંચાવું'માં. **ઘૂંચવાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઘૂંચવવું**
**ઘૂંજાયું, ઘૂંજું** જુઓ 'ગૂંજાયું' 'ગૂંજું.'
**ઘૂંટ**[૧] પું. [દે પ્રા. ઘુંટ] ગળામાં ઉતારવાનો પ્રવાહીનો કોગળો. (૨) (લા.) ગળી જવું એ [લીસી કરવાની ક્રિયા
**ઘૂંટ**[૨] (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘૂંટવું.'] ઘૂંટવાની ક્રિયા, સપાટી
**ઘૂંટ-કામ** (ઘૂંટ્ય-) ન. [જુઓ ઘૂંટ[૨], + 'કામ.[૨]'] ચૂનાની છો ઉપર લીસપ અને ચળકાટ લાવવા માટે લસોટવાની ક્રિયા. (૨) કાગળની સપાટી કોડા વગેરેથી લીસી કરવા કરવામાં આવતી ક્રિયા
**ઘૂંટડો** પું. [જુઓ 'ઘૂંટ' + ગુ. 'ડો' સ્વાર્થે પ્ર.] જુઓ 'ઘૂંટ. [**-ડે ઊતરવું**, ૦ **ઊતરવો** (રૂ. પ્ર.) સમજાવું, પ્રતીત થવું. ૦ **ઉતારવો** (રૂ. પ્ર.) સમઝી સંતોષ લેવો]
**ઘૂંટણ** પું. ઢીંચણ, ગોઠણ
**ઘૂંટણ-ભ(-ભે)ર** (-રચ) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઘૂંટણ' + 'ભરવું.'] ઘૂંટણોને ટેકે અર્ધ ઊભું હોય એમ
**ઘૂંટણિયું** ન. [જુઓ 'ઘૂંટણ' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઘૂંટણ.' [**-યાં ભરવાં** (રૂ. પ્ર.) બાળકે ઢીંચણોથી ભાંખોડિયાં ભરવાં. **-યાં ભાંગવા, -યાં ભાંગી જવાં** (કે **પડવાં**) (રૂ. પ્ર.) કામ કરવામાં નિરાશા વ્યાપવી. **-યાં ભાંગી ના(-નાં)ખવાં** (રૂ. પ્ર.) હરાવવું, પાછા પાડવું]
**ઘૂંટણિયો** પું. [જુઓ 'ઘૂંટણ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ભોજન કરતી વેળા ઘૂંટણને ટેકો આપનારું સાધન, ઢીંચણિયો, ગોઠણિયો. [**૦યે પડવું** (રૂ. પ્ર.) ઘૂંટણ-ભેર નમન કરવું]
**ઘૂંટણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘૂંટી.'] જુઓ 'ઘૂંટી.'
**ઘૂંટણું** ન. [જુઓ 'ઘૂંટવું' +ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] અફીણ વગેરે ઘૂંટવાનું લાકડાનું સાધન [બોરડી
**ઘૂંટ-બોરડી** સ્ત્રી. એ નામની એક બેઠી જાતની બોરડી, ગટ-
**ઘૂંટવું** સ. ક્રિ. બારીક ચૂર્ણ કરવા કે લીસું કરવા લસોટવું. (૨) શ્વાસને અંદર અને અંદર પલોટવો. (૩) ટેવ પાડવા વારંવાર આવર્તન કરવું (લેખન તેમજ મનન ગાન વગેરે પ્રકારે). **ઘૂંટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઘૂંટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઘૂંટામણ** ન. [જુઓ 'ઘૂંટવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] ઘૂંટવા-ઘૂંટાવવાની ક્રિયા. (૨) ઘૂંટવા-ઘૂંટારવાનું મહેનતાણું
**ઘૂંટાટરડો** પું. [જુઓ 'ઘૂંટવું' દ્વારા.] અર્થ વિનાનો લિસોટો
**ઘૂંટાવવું, ઘૂંટાવું** જુઓ 'ઘૂંટવું'માં.
**ઘૂંટી**[૧] સ્ત્રી. [સં. घुण्टिका > પ્રા. घुंटिआ] પગના પંજા અને ઘૂંટણના થાપાને સાંધે હાડકાનો અણીદાર બહાર નીકળતો ભાગ, 'એન્કલ'
**ઘૂંટી**[૨] સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘૂંટવું' + ગુ. 'ઈ' પ્ર.] ઘૂંટીને બાળકોને પાવાનું ઔષધ. (૨) (લા.) છળવિદ્યા, પ્રપંચ. (૩) ભગાઈ પડાવાની સ્થિતિ, ગૂંચવણ (ખાસ કરી 'આંટી-ઘૂંટી'માં)
**ઘૂંટો**[૧] પું. [જુઓ 'ઘૂંટવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] લસોટવાની ક્રિયા. (૨) લસોટવાથી થયેલો રગડ
**ઘૂંટો**[૨] પું. [જુઓ ઘૂંટવું' + ગુ. 'ઓ' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] ઘૂંટવાનું કે લસોટવાનું સાધન, બત્તો
**ઘૂંડી** સ્ત્રી. ચોખાનો પાક ઉતારી લેવાયા પછી ક્યારડામાં ખેતરમાં ઊગી નીકળતો એક પ્રકારનો રોપો
**ઘૃણા** સ્ત્રી. [સં.] અનુકંપા સહાનુભૂતિ વગેરેની લાગણી, કૃપા, દયા. (૨) તિરસ્કારની ભાવના, અણગમો
**ઘૃણા-જનક** વિ. [સં.] ઘૃણા-તિરસ્કાર ઉપજાવે તેવું
**ઘૃણા-પાત્ર** વિ. [સં.] ઘૃણા બતાવવાને યોગ્ય, ઘૃણાસ્પદ
**ઘૃણાળુ** વિ. [સં.], **-વાન** વિ. [સં. घृणावान् પું.] ઘૃણા-વાળું, દયાળું
**ઘૃણા-શીલ** વિ. [સં.] અનુકંપા કરવાની ટેવવાળું, દયાળુ સ્વભાવનું
**ઘૃણાશીલ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઘૃણાશીલ હોવાપણું
**ઘૃણાસ્પદ** વિ. [સં. घृणा + आस्पद] અણગમો ઉપજાવે તેવું, તિરસ્કાર ઉપજાવનારું, ઘૃણા-પાત્ર
**ઘૃણિત** વિ. [સં.] જેના તરફ અનુકંપા કે તિરસ્કાર કરવામાં આવ્યાં છે તેવું [કરાવનારું
**ઘૃણોત્પાદક** વિ. [સં. घृणा + उत्पादक] ઘૃણા ઉત્પન્ન
**ઘૃત** ન. [સં.] ઘી, તૂપ
**ઘૃત-પક્વ** વિ. [સં.] ઘીમાં પકવેલું કે તળેલું
**ઘૃત-પાત્ર** ન. [સં.] ઘીનું ઠામ
**ઘૃત-પાન** ન. [સં.] ઘી પીવું એ
**ઘૃત-પૂર્ણ** વિ. [સં.] ઘીથી ભરેલું [(સંજ્ઞા.)
**ઘૃતાચી** સ્ત્રી. [સં.] એ નામની એક પૌરાણિક અપ્સરા.
**ઘૃતાન્ન** ન. [સં. घृत + अन्न] ઘીમાં પકવેલું કે તળેલું અન્ન
**ઘૃતાહુતિ** સ્ત્રી. [સં. घृत + आ-हुति] યજ્ઞ વગેરેમાં ઘી હોમવાની ક્રિયા [(ચોખાનો) ભાત
**ઘૃતૌદન** પું. [સં. घृत + ओदन] જેમાં ઘી નાખ્યું છે તેવો
**ઘેકુલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક વેલ, સુરીકંદ
**ઘેગરું** ન. જીંડવું. (૨) શિંગ
**ઘેગરો** પું. કપાસનું જીંડવું
**ઘેગા**[૧] સ્ત્રી. વાંસામાં થતું ગૂમડું, પાઠું
**ઘેગા**[૨] સ્ત્રી. ચોખાના લોટની એક વાની
**ઘેઘૂર, ઘેઘૂંબ** વિ. ઘનઘોર, ગાઢ, સઘન. (૨). (લા.) ચકચૂર, મસ્ત [છવાઈ જવું, છવાવું
**ઘેઘૂંબવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઘેઘૂંબ,' -ના. ધા.] (વાદળાંઓનું)
**ઘેટલી**[૧] સ્ત્રી. ટીડોરાંનો વેલો, ટીંડોરી, ઘિલોડી, ઘોલી
**ઘે(-ઘેં)ટ(-ટૂ)લી**[૨] જુઓ 'ઘેટૂલી.'
**ઘે(-ઘેં)ટ-વાળિયો** પું. [જુઓ 'ઘેટું' + સં. °पाल > પ્રા. °वाल + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઘેટાંનો પાલક, ઘેટાંનો ગોવાળ
**ઘે(-ઘેં)ટા-ચાલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘેટું' + 'ચાલવું.'] ઘેટાંના જેવી ગતાનુગતિક સ્થિતિ, ગાડરિયો પ્રવાહ
**ઘે(-ઘેં)ટાં-પાલન** ન. [જુઓ 'ઘેટું'-બ.વ. + સં.] ઘેટાં ઉછેરવાની ક્રિયા, 'શીપ-હસબન્ડરી'
**ઘે(-ઘેં)ટિયું** વિ. [જુઓ 'ઘેટું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઘેટાના જેવું જાડું, માંસલ
**ઘે(-ઘેં)ટી**[૧] સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘેટું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઘેટાની માદા, મેંઢી, ગાડર. (૨) (લા.) માંસલ સ્ત્રી

**ઘેટી²** સ્ત્રી એક જાતની ખાદીનું દેશી કાપડ. (૨) ચોમાસામાં પાણી બાંધવાની બાળકોની એક રમત

**ઘે(-ઘૅ)ટું** ન. જેના શરીર ઉપર ઊન થાય છે તે નાનું બકરીની જાતનું પશુ, મેંઢું, ગાડર

**ઘે(-ઘૅ)ટૂલી** સ્ત્રી. સાટોડીનો છોડ, ઘેટલી

**ઘે(-ઘૅ)ટો¹** પું. [જુઓ 'ઘેટું.'] ઘેટાનો નર, મેંઢો

**ઘેટો²** પું. બારીને અડગ રાખવા માટે જડવામાં આવતો ઠેસીના જેવો લાકડાનો ટુકડો

**ઘેડ¹** પું. [સં. घृत-घट->પ્રા. घिअ-हड- દ્વારા ઘીની રેલમછેલવાળો સમૃદ્ધ લીલો પ્રદેશ] (લા.) દક્ષિણ સૌરાષ્ટ્રમાં ભાદર અને ઓઝત નદીઓનો દોઆબનો પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.) (૨) પશ્ચિમ સૌરાષ્ટ્રમાં વરતુ અને સોરઠી નદીઓનો દોઆબનો પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.) [(રૂ. પ્ર.) વાત સમઝાવી]

**ઘેડ²** (-ડય) સ્ત્રી. ગડી, સળ, ઘડ. [**૦ બેસવી** (-બૅસવી)

**ઘેડ³** (-ડય) સ્ત્રી. [સં. घट>પ્રા. घड દ્વારા] રેંટની ઘટમાળમાંનો પ્રત્યેક નાના ઘડો

**ઘેડિયો** પું. [જુઓ 'ઘેડ¹' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] સૌરાષ્ટ્રમાં ખાસ કરી સોરઠના ઘેડના પ્રદેશનો મૂળ વતની કોળી અને એની જ્ઞાતિ. (સંજ્ઞા.)

**ઘેન** (ઘૅન) ન. [અર. ગયનૂ-'વાદળાં'] (લા.) નશો, કેફ. (૨) ઊંઘ આવવાની અસર, તંદ્રા. (૩) (લા.) મદ, અભિમાન. [**૦ ઊતરવું** (રૂ. પ્ર.) કેફ કે મદનું ઊતરી જવું. **૦ ચડ(-ઢ)વું, ૦માં પડવું** (રૂ. પ્ર.) કેફ કે મદની અસર થવી]

**ઘેન-ઘેરું** (ઘૅન-ઘૅરું)વિ. [જુઓ 'ઘેન' + ઘેરું.'] મદ-મસ્ત

**ઘેન-માછલી** (ઘૅન-) સ્ત્રી. પગની આંગળીએ ઘાલવાનું માછલીના આકારનું એક ઘરેણું

**ઘેનરી** ( ઘૅનરી ) સ્ત્રી. કાનમાં પહેરવાનું એ નામનું એક ઘરેણું [લાવે તેવું

**ઘેની** ( ઘૅની) વિ. [જુઓ 'ઘેન' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કેફ

**ઘેબ(-વ)ર** ન. [દે. પ્રા. घेउर પું., ન.] ઘીનું પુષ્કળ મોણ નાખી તળી ચાસણી પાયેલી એક મીઠાઈ

**ઘેબ(-વ)રિયું** વિ. [જુઓ 'ઘેબ(-વ)ર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઘેબરના જેવું [પ્ર.] જુઓ 'ઘેબ(-વ)ર.'

**ઘેબ(-વ)રું** ન. [જુઓ 'ઘેબ(-વ)ર' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.

**ઘેર¹** પું. [જુઓ 'ઘેરવું.'] ઘેરાવો, ગોળાકારે ફરતી હદ. (૨) પહેરવાનાં અંગરખો ડગલો ખમીસ પહેરણ ઘાઘરો વગેરે વસ્ત્રોનો ગોળ ઘાટે વિસ્તાર

**ઘેર²** (-રય) ·સ્ત્રી. ગેરૈયાનું ટોળું, ગેર

**ઘેર³** (ઘૅરય) ક્રિ.વિ.[સં.गृहके>પ્રા. घरए>અ.પ્ર. घरइ> જૂ. ગુ. ઘઇરઇ>ઘઇરિ, સા. વિ. એ., વ. નું રૂપ] ઘરમાં. (૨) ઘર તરફ. [**૦ આવવું** (રૂ.પ્ર.) રમતમાં સોગઠી વગેરેનું પોતાના ઘરમાં આવી જવું. **૦ ઊઠી જવું** (રૂ. પ્ર.) અછત થવી. **૦ કરવું** (રૂ. પ્ર.) ઓલવવું. **૦ કાંટા પડવા** (રૂ. પ્ર.) ઘર ઉજ્જડ થવું. **૦ ગોળી બેસવી** (-બૅસવી) (રૂ. પ્ર.) ઘરમાં માણસ અથવા પૈસાનું નુકસાન થવું. **૦ ઘેર માટીના ચૂલા** (-ઘૅરય-) (રૂ. પ્ર.) દરેક ઠેકાણે સારું માઠું થવાનું સમાન. **૦ જવું** (રૂ. પ્ર.) ઓલવાઈ જવું. (૨) જવું એ સારું (કાંઇક તિરસ્કારના ભાવમાં). **૦ તાણું દેવાવું** (રૂ. પ્ર.) સર્વનાશ થઈ જવો. **૦ બેઠાં** (-બૅઠાં) (રૂ.પ્ર.) કશો ઉદ્યમ કર્યા વિના, વગર મહેનતે. **૦ બેસવું** (-બૅસવું) (રૂ. પ્ર.) નોકરી-ધંધામાંથી ફારેક થવું]

**ઘેરકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘેરકું' + સ્વાર્થે 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ઘેરો, મોલનો નાનો સમૂહ

**ઘેરકું** ન., -કો પું [જુઓ 'ઘેર¹' + ગુ. 'કું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનો ઘેરો, મોલનો નાનો સમૂહ

**ઘેર-ગંભીર** (ઘૅર-ગમ્ભીર) વિ. [સં. गभिर> પ્રા. गहिर> જૂ. ગુ. गिहिर દ્વારા + સં. સમાનાર્થીનો દ્વિર્ભાવ] તદ્દન ઘેરું, ઘેઘૂર, ઘન-ઘોર

**ઘેરણ** ન. [જુઓ 'ઘેરવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ઘેરાવું એ, ઘેરો

**ઘેર-દાર** વિ. [જુઓ 'ઘેર¹' + ફા. પ્રત્યય.] ઘેરાવાવાળું

**ઘેરની** સ્ત્રી. રેંટિયા ફેરવવાનો હાથો

**ઘેરવું** સ. ક્રિ. ચારે તરફથી વીંટળાઈ વળવું, ચારે તરફથી આવરી લેવું, ફરતા ફરી વળી આંતરવું. (૨) વિસ્તારને છાઈ દેવો. **ઘેરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઘેરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઘેરાટ** પું. [જુઓ 'ઘેરવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ઘેરાવો, પરિધિ

**ઘેરાવ** પું. [જુઓ 'ઘેરવું' + ગુ. આવ' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ઘેરાવો.'

**ઘેરાવવું, ઘેરાવું** જુઓ 'ઘેરવું' માં.

**ઘેરાવો** પું. [જુઓ 'ઘેરવું' + ગુ. 'આવ' કૃ. પ્ર. + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ] પદાર્થનો ફરતી કિનારીને આવરી લેતો વિસ્તાર, પરિધિ, 'સર્કમ્ફરન્સ'

**ઘેરિયા** ન. એ નામનું એક પક્ષી

**ઘેરિયા-ગોરયા** પું., બ. વ. [જુઓ 'ઘેરૈયો' + 'ગેરૈયો' ઉચ્ચારણ-ભેદે દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ઘેરૈયો.'

**ઘેરિયો** જુઓ 'ઘેરૈયો.'

**ઘેરી** જુઓ 'ઘારી.'

**ઘેરુ** પું. કીડાએ કોરવાથી ખરેલો લાકડાનો બારીક ભૂકો, ગેરો

**ઘેરું** (ઘૅરું) વિ. [સં. गभिरक-> પ્રા. गहिरअ-] ઊંડાણવાળું. (૨) ગાઢ, ઘાટું, પ્રબળ માત્રામાં રહેલું (રંગ વગેરે)

**ઘેરૈયા-ચૌદસ(-શ)** (-સ્ય, -શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘેરૈયો' + 'ચૌદસ.'] ફાગણ સુદિ ચૌદસનો દિવસ (હોળીના તહેવારનો). (સંજ્ઞા.)

**ઘેરૈયો** પું. [જુઓ 'ઘેર²' + ગુ. 'ઐયો' ત. પ્ર.] હોળીની રમતમાં ખેલનારો માણસ, ઘેરિયો, હોળૈયો

**ઘેરો** પું. [જુઓ 'ઘેરવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઘેરી વળવાની ક્રિયા. (૨) (મોલ ઝાડ વગેરેનો) સમૂહ. [**૦ ઘાલવો** (રૂ.પ્ર.) ચારે તરફથી ફરી વળી અંદરનું બહાર નીકળી ન શકે એવી પરિસ્થિતિ કરવી] [ઘણું ઝાઝું

**ઘેરો-એક** વિ. [જુઓ 'ઘેરો' + ગુ. 'એક' ત. પ્ર.] (લા.)

**ઘેલ-ચંદ્ર, -દ્રું** (ઘેલ-) વિ. [જુઓ 'ઘેલું' + 'ચોદવું' + ગુ. 'યું'—ભૂ. કૃ., એ અશ્લીલ હોવાથી 'ચંદ્ર,–દ્રું'ના રૂપમાં સુધારી લીધેલું., સં. चन्द्र સાથે કશો સંબંધ નથી.] (ગાળ તરીકે) ઘેલાના સંબંધથી ઉત્પન્ન થયેલું

**ઘેલચી** જુઓ 'ઘૈલચી.'

**ઘેલચોદું** જુઓ 'ઘેલ-ચંદ્ર.'

**ઘેલછા** (ઘેલ્યછા) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘેલું' દ્વારા.] ઘેલાપણું, ઘેલાઈ,

ગાંડાઈ, ગાંડપણ. (૨) (લા.) મનની એકમાર્ગી લાગણી, આંધળી ધૂન. [૦ આવવી, ૦ લાગવી, ૦ વળગવી (રૂ.પ્ર.) પ્રબળ આસક્તિ હે.વી કે થવી]

**ઘેલડ** (ઘેલડ) વિ. [જુઓ 'ઘેલું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.], **-ડિયું** વિ. [+ ગુ. સ્વાર્થે 'ઇયું' ત. પ્ર.], **-ડું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઘેલું.'

**ઘેલપ** (ઘેલપ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘેલું' + ગુ. 'પ' ત. પ્ર.], **-પણ** (-ણું) વિ. [જુઓ 'ઘેલું' + ગુ. 'પણ (-ણું)' ત. પ્ર.] ઘેલાપણું, ગાંડાઈ [-ભૂ. કૃ.] જુઓ 'ઘેલ-ચંદ્ર.'

**ઘેલ-ફાડયું** (ઘેલ-) વિ. [જુઓ 'ઘેલું' + 'ફાડવું,' + ગુ. 'યું'

**ઘેલરું** (ઘેલરું) વિ. [જુઓ 'ઘેલું' + ગુ. 'રું' ત.પ્ર.] જુઓ 'ઘેલું.'

**ઘેલ-સપરું**(-ર્ ર્દું,-ર્દું), **ઘેલ-સાગરું** (ઘેલ-) વિ. [જુઓ 'ઘેલું' + નિરર્થક શબ્દો.] જુઓ 'ઘેલ-ચંદ્ર.' [ઘેલાપણું

**ઘેલાઈ** (ઘેલાઇ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘેલું' + ગુ. 'આઈ' પ્ર.]

**ઘેલાં** (ઘેલાં) ન., બ. વ. [જુઓ 'ઘેલું'નો સંજ્ઞા તરીકે ન. પ્રયોગ] ગાંડપણ-ભર્યું વર્તન અને વચન. [**૦ કાઢવાં** (રૂ.પ્ર.) ગાંડું ગાંડું બોલવું. (૨) લાડમાં ઘેલાઈ કરવી]

**ઘેલું** (ઘેલું) વિ. [સં. ग्रहिलक- > પ્રા. गहिल्लअ-] બુદ્ધિ પકડાઈ ગઈ છે તેવું, ગાંડું, દીવાનું, પાગલ. (૨) (લા.) આવેશવાળું. (૩) ન. વિચાર કર્યા વિનાની લગની, ઘેલછા. [**-લીનો ગવાળો** (રૂ.પ્ર.) સંભાળ ન રાખી શકાય તેવો લખાયો. **૦ લાગવું, ૦ વળગવું** (રૂ. પ્ર.) ધૂન લાગવી, અવિચારી રીતે આસક્તિ થવી]

**ઘેલચી** જુઓ 'ઘૈલચી.'

**ઘેલું-તૂર** (ઘેલું-) વિ. [જુઓ 'ઘેલું' દ્વારા+'તૂર' વધારાનો હોઈ 'ઘેલું' વિ. તરીકે રહેવાનું જ.] ખૂબ ઘેલું, ગાંડું ૨

**ઘેલૂડું** (ઘેલૂડું) વિ. [જુઓ 'ઘેલું' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર] (કાંઈક વાત્સલ્યભાવથી) ઘેલું, લાગણીવાળું, ઓછું ઓછું થનારું

**ઘેવડો** પું. વાલોળની જાતનો એક વેલો

**ઘેવર,-રિયું** જુઓ 'ઘેબર.'

**ઘેવરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘેવર' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઘેવર બનાવવાનું એક ખાસ પ્રકારનું વાસણ

**ઘેવરું** જુઓ 'ઘેબર.'

**ઘેસવણું** જુઓ 'ઘસવું'માં. (રૂઢ નથી.)

**ઘેસુ** સ્ત્રી. ધૂળ, રજ

**ઘેંગ** (ઘેંગ) પું. એ નામનો એક પ્રકારનો કીડો

**ઘેંગું** (ઘેંગું) ન. ગૂમડું

**ઘેંઘટ**[૧] (ઘેંઘટ) વિ. ઘેનની કેફની કે ઊંઘની અસરથી ઘેરાયેલું. (૨) (લા.) ચકચૂર, મગ્ન. (૩) પૂરા જોરથી ખીલી ઊઠેલું

**ઘેંઘટ**[૨] (ઘેંઘટ્ય) સ્ત્રી. આકાશની વરસાદ ખૂબ અંધાર્યો હોય તેવી સ્થિતિ

**ઘેંઘાટ** (ઘેંઘાટ) પું. [રવા.] અડચણ, મુશ્કેલી. (૨) (લા.) ઘણો આનંદ. (૩) ઘોંઘાટ, ગરબડાટ

**ઘેંઘાવું** (ઘેંઘાવું) અ. ક્રિ. [રવા.] ઘેન આવવું

**ઘેંઘૂબ** (ઘેંઘૂબ) પું. [રવા.] ઘટાટોપ, આકાશમાં વરસાદનાં વાદળાંની ઘેરી જમાવટ. (૨) વિ. જુઓ 'ઘેઘૂર.'

**ઘેંચ** (ઘેંચ્ય) સ્ત્રી. લખવામાં ખીચોખીચ લખવું એ. (૨) ઘણો ભાર, ઘણું વજન

**ઘેંટ** (ઘેંટ) ન. ગળું [ઘેટૂલી, સાટોડી, પુનર્નવા

**ઘેંટલી** (ઘેંટલી) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ, ઘેટલી,

**ઘેંટ-વાળિયો** (ઘેંટ-) જુઓ 'ઘેટ-વાળિયો.'

**ઘેંટા-ચાલ** (ઘેંટા-ચાલ્ય) જુઓ 'ઘેટા-ચાલ.'

**ઘેંટિયું** (ઘેંટિયું) જુઓ 'ઘેટિયું.'

**ઘેંટી** (ઘેંટી) જુઓ 'ઘેટી.[૧]'

**ઘેંટું** (ઘેંટું) જુઓ 'ઘેટું.'

**ઘેંટૂલી** (ઘેંટૂલી) જુઓ 'ઘેંટલી'-'ઘેટલી[૨]'-'ઘેટૂલી.'

**ઘેંટો** (ઘેંટો) જુઓ 'ઘેટો.'

**ઘેંશ(-સ)** (ઘેંશ્ય,-સ્ય) સ્ત્રી. છાસમાં કે પાણીમાં મીઠું નાખી બાજરી બાવટા વગેરેના લોટનું ચાટણ, ભરડકું. [**૦ જેવું** (રૂ. પ્ર.) તદ્દન નરમ કે ઢીલા સ્વભાવનું. **૦નાં હાંડલાં ફોડવાં** (રૂ. પ્ર.) ઢીલા કે નબળા ઉપર જોર કરવું. **૦માં ઘી** (રૂ.પ્ર.) અઘટિત ખર્ચ]

**ઘેંશિ(-સિ)યું** (ઘેંશિયું) વિ. [જુઓ 'ઘેંશ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઘેંશના જેવું. (૨) (લા.) તદ્દન પાતળા કાગળનું બનાવેલું

**ઘેંસ** (ઘેંસ્ય) જુઓ 'ઘેંશ.'

**ઘેંસિયું** (ઘેંસિયું) જુઓ 'ઘેંશિયું.'

**ઘૈડપણ** ન. ['ઘરડ-પણ'નું પ્રવાહી ઉચ્ચારણ] જુઓ 'ઘડપણ.'

**ઘૈડિયું** વિ. ['ઘરડિયું' (પ્રચારમાં નથી.) એનું પ્રવાહી ઉચ્ચારણ] જુઓ 'ઘરડું.' [રસ્તો, કેડો

**ઘૈયું** ન. ચીલામાંનો કે વહેણમાંનો ખાડો, ખાધરો. (૨)

**ઘૈલ** પું. પાણી ભરવાનો માટીનો ઘડો

**ઘૈ(-ઘે)લચી** સ્ત્રી. પાણીનું વાસણ રાખવાનું સાધન, ઘડમચી

**ઘો** સ્ત્રી. [સં. गोधा > પ્રા. गोहा] ગિલોડીના પ્રકારનું એનાથી સારું એવું મોટું (લગભગ નોળિયા જેવડું) એક પ્રાણી ('પાટલા-ઘો' જાડી અને મોટી, 'ચંદન-ઘો' પાતળી અને સુરેખ). (૨) (લા.) અડચણરૂપ દાખલ થયેલું માણસ. [**૦ કાઢવી** (રૂ.પ્ર.) વિઘ્નરૂપ માણસને કે કાર્યને ઘરમાંથી દૂર કરવું. **૦ ઘાલવી** (રૂ.પ્ર.) વિઘ્નરૂપ માણસ કે કાર્યને પ્રવેશ કરાવવો]

**ઘોઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘો.' સં. गोधिका > પ્રા. गोहिआ] (લા.) જુઓ 'ઘો(૨).'

**ઘોકવું** જુઓ 'ઘોંકવું.'

**ઘોકો** જુઓ 'ઘોંકો.'

**ઘોગ(-ઘ)ર**[૧] પું. ભારે માથાનો જંગલી બિલાડો. (૨) (લા.) છોકરાંને ભય આપવા કલ્પેલો જાડો મોટો બિહામણો માણસ [એક પક્ષી

**ઘોગ(-ઘ)ર**[૨] ન. એ નામનું એક વૃક્ષ. (૨) એ નામનું

**ઘોગ(-ઘ)ર-રાણો** પું. [+ જુઓ 'રાણો.'] નવરાત્રમાં બનાવવામાં આવતી મોટી અને સ્થૂલ પુરુષા-કૃતિ, માતાનો ઘાંચો

**ઘો-ગંધારી** (-ગન્ધારી) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ઘોગો** પું. [રવા.] બરાડો, બુમાટો, રાડ

**ઘોઘટ** પું. મુગટ, તાજ

**ઘોઘડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ઘોઘર**[૧-૨] જુઓ 'ગોગર.[૧-૨]'

**ઘોઘર-રાણો** જુઓ 'ઘોગર-રાણો.'

**ઘોઘરું** વિ. [સં. घुर्घुरक- > પ્રા. घुग्घुरअ -પું., એનો વિકાસ] ફાટી ગયેલો ભારે અવાજ હોય તેવું, ભારે સાદવાળું

**ઘોઘરો** પું. [જુઓ 'ઘોઘરું.'] ફાટેલો ભારે અવાજ. (૨) (લા.) ગળાના જ ભાગમાં અવાજ નીકળે છે તે કંઠદ્વાર. [**-રે સિંદૂર** (રૂ. પ્ર.) ઘાંટો ન નીકળવો એ. **-રે બાઝવું** (રૂ.પ્ર.) કંઠદ્વારના બહારના ભાગને ચોટી પડવું. (જેનાથી મરણ થાય). **૦ કાઢવો** (રૂ. પ્ર.) મોટેથી રોવું. **૦ ઝાલવો, ૦ પકડવો** (રૂ. પ્ર.) ટોટો પકડવો. **૦ તાણવો** (રૂ. પ્ર.) લાંબે સૂરે કર્કશ રીતે ગાવું]

**ઘોઘલું** ન. કેરી ઉપર થતી એક જાતની જીવાત

**ઘોઘવું** વિ. [જુઓ 'ઘોઘાઈ.'] સૌરાષ્ટ્રના 'ઘોઘા' ગામનું વતની. (૨) મોઢ વાણિયાની એ નામની એક નૂખ. (સંજ્ઞા.)

**ઘોઘાઈ** વિ. [સૌરાષ્ટ્રનું 'ઘોઘા' ગામ; 'ઘોઘું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ઘોઘાને લગતું, ઘોઘાનું વતની

**ઘોઘા-પાંચમ** (-મ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોઘો' + 'પાંચમ.'] જુઓ 'નાગ-પાંચમ.' (સંજ્ઞા.)

**ઘોઘા-બાપજી** પું., બ. વ. [જુઓ 'ઘોઘો' + 'બાપ' + માનાર્થે 'જી.'] (માનાર્થે) મોટો નાગ કે સર્પ

**ઘોઘા-રાણો** પું. [જુઓ 'ઘોઘર' + 'રાણો.'] (લા.) જુઓ 'ઘોગર-રાણો.' [વતની

**ઘોઘારી** વિ. [સૌરાષ્ટ્રનું ગામ 'ઘોઘા'-એના દ્વારા] ઘોઘાનું

**ઘોઘારો** પું. [જુઓ 'ઘોગર.'] જુઓ 'ઘોગર.'

**ઘોઘાવવું** સ. ક્રિ. ખોદાવવું. (૨) પોચું થાય એમ કરવું. (૩) (લા.) નાશ થાય એમ કરવું. (૪) ઘોદાવવું. (૫) સંભોગ કરવો [એક કપડું

**ઘોઘી**[1] સ્ત્રી. માથાથી ઢીંચણ સુધીનો ભાગ ઢંકાય તેવું

**ઘોઘી**[2] સ્ત્રી. [રવા.] કબૂતરી

**ઘોઘો**[1] પું. જુઓ 'ઘોઘી.[1]' [માણસ

**ઘોઘો**[2] પું. કાંઈક મોટો સાપ. (૨) (લા.) મૂર્ખ, બેવકૂફ

**ઘોઘોઈ** ન. એ નામનું એક પક્ષી

**ઘોઘો-મોઘો** પું. [જુઓ 'ઘોઘો[1]'+દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ઘોઘો.[1]'

**ઘોઘો-રાણો** જુઓ 'ઘોઘા-રાણો.'

**ઘોચ** (-ચ્ય) જુઓ 'ઘોંચ.'

**ઘોચણું** જુઓ 'ઘોંચણું.'

**ઘોચ-પરોણી, -ણો** (ઘોચ્ય) જુઓ 'ઘોંચ-પરોણી.'

**ઘોચવું** જુઓ 'ઘોંચવું.' **ઘોચાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઘોચાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [જુઓ ઘોંચામણ.'

**ઘોચામણ** (-ણ્ય) **ઘોચાવવું, ઘોચાવું** જુઓ 'ઘોચવું'માં.

**ઘોચો** જુઓ 'ઘોંચો.'

**ઘોઝ**[1] પું. [સં. गुह्यक > પ્રા. गुज्झअ-] (લા.) ગૂમડાના અંદરના ભાગનું પસ પરુ વગેરે [વસ્તુ, કચરો

**ઘોઝ**[2] (-ઝ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોઝ.[1]'] (લા.) નકામી

**ઘોઝારું** જુઓ 'ગોઝારું.' [વર્ગની એક વનસ્પતિ

**ઘોટવેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'વેલ.[1]'] ડુંગળીના

**ઘોટા-ખોર** વિ., પું. ડૂબકી મારનાર આદમી

**ઘોટી-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'વેલ.[1]'] ચોમાસામાં થતો એ નામનો એક વેલો

**ઘોડ-દોડ** (-દોડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'દોડ.'] ઘોડાની ચાલ. (૨) ઘોડા દોડાવવામાં આવે છે એ પ્રકારની શરત. (૩) (લા.) ઘોડાના મોઢાના આગલા ભાગના આકારવાળું એક પ્રકારનું વહાણ. (વહાણ.)

**ઘોડ-ફોડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'ફોડવું.'] (લા.) ખિસકોડીની જાતનું એક નાનું પ્રાણી

**ઘોડ-મુખું** વિ. [જુઓ 'ઘોડો' + સં. मुख + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઘોડાના મોઢા જેવા મોઢાવાળું

**ઘોડલિયું** ન. [જુઓ 'ઘોડિયું' + વચ્ચે સ્વાર્થે 'લ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ઘોડિયું.' (પદ્યમાં.)

**ઘોડલી** સ્ત્રી, [જુઓ 'ઘોડલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'ઘોડી.' (પદ્યમાં.)

**ઘોડલો** પું. [જુઓ 'ઘોડો' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ઘોડો.' (પદ્યમાં.) (૨) ઘરના બારણાના ઉપરના આડાના બેઉ ખૂણે ઘોડાના મોઢાના આકારનું મુકાતું લાકડું, ટોડલો. (૩) ઘોડિયાના પાયા જેમાં ભરાવાય છે તે સહિતનું ઊભું લાકડું. (૪) ક્યારાનાં નાકાં ધોવાઈ જઈ પહોળાં ન થવા માટેનો કાદવનો પીંડો

**ઘોડ-વહેલ** (-વે:લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'વહેલ' (જુઓ 'વેલ.[2]')], **ઘોડ-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'વેલ.[2]'] પરણવા જતી કે આવતી વેળાનું ઘોડા જોડ્યા હોય તેવું વેલડું

**ઘોડા-આસં(-સોં)દ, -ધ** (-દ્ય, -ધ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'આસંદ.' (સં. अश्व-गन्धामां अश्व હોવા છતાં પૂર્વે એ અર્થનો ઘોડો' શબ્દ)] જુઓ 'આસંદ.'

**ઘોડા-કરંજ** (-કરઞ્જ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + જુઓ 'કરંજ.'] કરંજ કે કણજીના ઝાડનો એક પ્રકાર

**ઘોડા-કળ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'કળ.'] (લા.) ઘડિયાળના લોલક પાસેની કે કમાન-ચક્ર પાસેની ખૂંટાના આકારની એક કળ

**ઘોડા-કાતરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'કાતરવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] (લા.) એ નામની એક વનસ્પતિ

**ઘોડા-કાબર** (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'કાબર.'] એક પ્રકારની કાબર (પક્ષી)

**ઘોડા-ખીલો** પું. [જુઓ 'ઘોડો' + 'ખીલો.'] સોનીનું ચિત્રકામ કરવાનું એક ઓજાર

**ઘોડા-ગર્ભ** પું. [જુઓ 'ઘોડો' + સં.] (લા.) મકાનના છાપરામાં અંદરને ભાગે મુકાતા ઊભા સ્તંભોના ગાળાનો ભાગ

**ઘોડા-ગાડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'ગાડી.'] ઘોડો કે ઘોડી એક યા બે જોડ્યાં હોય તેવું વાહન (એ ટાંગો એક્કો અને બગી-વિક્ટોરિયા પણ હોઈ શકે.)

**ઘોડા-ગાંઠ** (-ઠ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'ગાંઠ.'] સરકણી ગાંઠ, 'રીફ-નૉટ'. (૨) (લા.) શેતરંજના દાવમાં બે ઘોડાઓને એકમેકના દાવમાં રાખવાની ક્રિયા. [**૦ પડવી** (રૂ.પ્ર.) એવી ગાંઠનું થવું. **૦ પાડવી, ૦ મારવી, ૦ વાળવી** (રૂ.પ્ર.) એવી સરકણી ગાંઠ કરવી]

**ઘોડા-ગિ(-ગી)ની** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'ગિ(-ગી)ની.'] ઇંગ્લૅન્ડની બ્રિટિશ સરકારની જૂના સમયની ઘોડાની છાપની ગિની (સોનાનો સિક્કો)

**ઘોડા-ગોટીલો** પું. [જુઓ 'ઘોડો' + 'ગોટીલો.'] એ નામની એક બાળકોની રમત

**ઘોડા-ઘસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'ઘસવું.'] (લા.) ઘણું દુ:ખ કરે તેવા પ્રકારની ગૂમડાં કે ફોલ્લાના રૂપની ખસ

**ઘોડા-ઘાટડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'ઘાટડી.'] જાનીવાસે જવાને માટે ઘોડે બેઠેલી પરણેલી કન્યાને વર તરફથી ઓઢાડવામાં આવેલી ચૂંદડી

**ઘોડા-ઘાસ** ન. [જુઓ 'ઘોડો' + સં. घास પું.] ઘોડાને ખવડાવવા માટેનું એક ખાસ પ્રકારનું ઘાસ

**ઘોડા-ઘોડા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો,'-દ્વિર્ભાવ.] (લા.) એ નામની એક બાળ-રમત

**ઘોડા-ચડ(-ઢ)** વિ., પું. [જુઓ 'ઘોડો' + 'ચડ(-ઢ)વું.'] ઘોડેસવાર. (૨) ઘોડે ચડનારો વર

**ઘોડાચિયો** પું. [જુઓ 'ઘોડો' દ્વારા.] એ નામનું એક ઘાસ. (૨) ઘોડાને ખાવો ગમે છે તેવો એક છોડ

**ઘોડા-ચોળી** (-ચોળી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'ચોળી.'] બધા રોગો ઉપર આપી શકાય તેવું એક ઔષધ, અશ્વચોળી

**ઘોડા-જીભ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'જીભ.'] (લા.) એ નામનો એક છોડ

**ઘોડા-ડામણ**[1] ન. [જુઓ 'ઘોડો' + 'ડામણ.'] ઘોડાને પગે બાંધવામાં આવતું ડામણ. (૨) ક્રિ. વિ. બેવડી હારે

**ઘોડા-ડામણ**[2] (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડા-ડામણ.[1]'] (લા.) વારા ફરતી આંખો દુખવા આવવી એ

**ઘોડા-દાં(-ડાં)ડિયો** પું. [જુઓ 'ઘોડો' + 'ડાં(-દાં)ડિયો.'] (લા.) નવ કાંકરીની રમતમાં કાંકરી જડવામાં વચ્ચે અટકાવ કરવો કે થવો એ

**ઘોડા-દડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'દડવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] (લા.) એ નામની સોરઠમાં રમાતી એક રમત

**ઘોડા-નસ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'નસ.'] (લા.) માણસના પગમાંની મુખ્ય નસ

**ઘોડા-પારસી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'પારસી.[2]'] આસપાસનાં સમજી ન શકે તે પ્રકારની ઇશારે થતી વાતચીતનો પ્રકાર

**ઘોડા-પૂર** ન. [જુઓ 'ઘોડો' + 'પૂર.'] ઘોડાની ઝડપે નદી વગેરેમાં આવતી રેલ. (૨) ક્રિ. વિ. ઘોડાપૂરની ઝડપથી

**ઘોડા-પેટું** વિ. [જુઓ 'ઘોડો' + 'પેટ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] કેડ સાંકડી અને પેટ મોટું હોય તેવું (માણસ)

**ઘોડા-બચકું** વિ. [જુઓ 'ઘોડો' + 'બચકું.'] (લા.) ઘણું સમઝાવ્યા છતાં પોતાનો ખોટો અભિપ્રાય ન છોડે તેવું, હઠાગ્રહી, મમતીલું

**ઘોડા-ભરતી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'ભરતી.'] ઘોડાઓની જેમ ભારે મોટાં મોજાં ઉડાવતો દરિયાઈ જુવાળ

**ઘોડા-માખી, ઘોડા-માંખ** (-ખ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'માખી' + 'માંખ.'] એક જાતની મોટી માખી (મુખ્યત્વે યુરોપમાં થાય છે.)

**ઘોડા-મૂઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'મૂઉં' + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) એ નામની એક વનસ્પતિ

**ઘોડાર** (-ર્ય) સ્ત્રી. [સં. घोटागारिका > પ્રા. घोडारिआ દ્વારા] ઘોડાઓ બાંધવાનો તબેલો, અશ્વશાળા, પાયગા

**ઘોડારિયો** પું. [સં. घोटागारिकक- > પ્રા. घोडारिअअ-] અશ્વશાળાનો રક્ષક, ઠાણિયો, ખાસદાર

**ઘોડાલિયું** ન. વાંસના ખપાટિયાને છોલીને કરેલી ચાપ. (૨) એ નામનું ભીલ લોકોનું એક વાદ્ય

**ઘોડા-વજ** પું. [જુઓ 'ઘોડો + 'વજ.'] વજનો એક ઉગ્રગંધી પ્રકાર (ઔષધિ)

**ઘોડા-વાટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'વાટ.[2]'] માણસ પશુ કે ઘોડા જઈ શકે તેવી એકદંડી, કેડી

**ઘોડા-વાવ** (-વ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'વાવ.'] (લા.) એ નામની એક બાળરમત

**ઘોડા-વાંક** પું. [જુઓ 'ઘોડો' + 'વાંક.'] સ્ત્રીઓનું તેમ પુરુષોનું પણ કોણીએ પહેરવાનું એક ઘરેણું (ન. મા.)

**ઘોડા-વાંસ** પું. [જુઓ 'ઘોડો' + 'વાંસ.'] ઘોડાની ઊંચાઈનો વાંસની એક જાત

**ઘોડા-વેગ** પું. [જુઓ 'ઘોડો' + સં.] ઘોડાના જેવી ઝડપી ગતિ

**ઘોડા-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + 'વેલ.[1]'] એ નામની એક વેલ

**ઘોડા-શક્તિ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + સં.] એક ઘોડાની તાકાત જેટલી તાકાત કે બળ, 'હોર્સ-પાવર'

**ઘોડા-સમેરવો** પું. [જુઓ 'ઘોડો' + 'સમેરવો.'] સમેરવા નામની વનસ્પતિનો એક પ્રકાર

**ઘોડા-સર** (-ર્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' દ્વારા.] જુઓ 'ઘોડાર.'

**ઘોડા-સળિયું** ન. [જુઓ 'ઘોડો + 'સળી' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] જુઓ 'ઘોડાલિયું.'

**ઘોડા-સાળ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડો' + સં. शाला > પ્રા. साला] જુઓ 'ઘોડાર.'

**ઘોડા-સૂન** ન. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ઘોડિયા-ખાતું** ન. [જુઓ 'ઘોડિયું' + 'ખાતું.'] કારખાનાંઓમાં આવતી માતાઓનાં સાથેનાં ધાવણાં બાળકોને સાચવવાનો વિભાગ

**ઘોડિયા-ઘર** ન. [જુઓ 'ઘોડિયું' + 'ઘર.'] કારખાનાં વગેરેમાં કામે આવનારી સ્ત્રીઓનાં બચ્ચાંઓને કામગીરી દરમ્યાન તેમજ સુખી ઘરનાં બચ્ચાંઓને પણ સાચવવાનું સ્થાન, 'ક્રેશ'

**ઘોડિયા-ચડ(-ઢ)** વિ. [જુઓ 'ઘોડિયું' + 'ચડ(-ઢ)વું.'] ઘોડિયામાં સૂતેલું (બાળક)

**ઘોડિયાટ, -ર** પું. [જુઓ 'ઘોડો' દ્વારા.] (લા.) છાપરા નીચે મોભને ટેકવવાનું ત્રિકોણિયું, કેચી

**ઘોડિયાવટ** પું. [જુઓ 'ઘોડો' દ્વારા.] છાપરાના દોરિયાઓને આધાર આપવા માટેની ઊભી ઘાલેલી પાટડી

**ઘોડિયા-શાળા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડિયું' + સં. शाला] જુઓ 'ઘોડિયા-ઘર.'

**ઘોડિયું** ન. [સં. घोटिकक- > પ્રા. घोडिअअ-, આકાર-સામ્યે તેમ 'ઘોડો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચાર પાયાવાળું પારણું. (૨) ઘોડિયામાં બાંધવામાં આવતું ખોયું. (૩) ચરખામાં રહેતું લાકડાનું એક સાધન. (૪) તાડછાંનો દાંડો. **[-યામાંથી ઝડપાવું** (રૂ. પ્ર.) નાનાં બાળકોનાં લગ્ન થવાં. **૦ બંધાવું** (-બન્ધાવું) (રૂ. પ્ર.) છોકરું જન્મવું. **-યે ઘર** (રૂ. પ્ર.) નાનાં માત્ર બાળકો જ બચ્ચાં હોય તેવું મકાન. **-યે રાજ** (રૂ.પ્ર.) જ્યાં

બાળક રાજા હોય તેવું રાજ્ય. **-યે હીંચકવું** (રૂ.પ્ર.) બાળક-મતિ બતાવવી]

**ઘોડિયો** જુઓ 'ગોડિયો.'

**ઘોડી** સ્ત્રી. [સં. घोटिका > પ્રા. घोडिआ તેમ 'ઘોડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઘોડાની માદા. (૨) (લા.) તિપાઈ કે ચાર પાયાની નાની માંડણી, 'સ્ટૂલ.' (૩) ત્રણ કે ચાર પાયાની માંડણી થાય તેવી એક બાજુ પગથિયાં-ઘાટની માંડણી, 'સ્ટેન્ડ.' (૪) કપડાં પાઘડી ટોપી વગેરે મૂકવાની લાકડાની ખીંટી-ઓવાળી બનાવટ. (૫) ટેકો લઈને ચાલવાની લંગડાઓની લાકડી. (૬) દેશી ચરખાના લાકડાના લાઠિયા નીચે કરેડામાં નાખવાનું એક સાધન. (૭) નીભાડાના બારા ઉપરના કાંઠા ઉપરની ત્રણ નળિયાંની માંડણી. (૮) પીંજણમાં તેજ અને હથવાસાની વચ્ચે રખાતી લાકડાની પાતળી અને સંઘાડે ઉતારેલ નાની દાંડી. (૯) વહાણ ઉપરનું બહાર લટકતું પાયખાનું. (વહાણ). (૧૦) વેજાનું પાણ બાંધતી વખતે દોરા ઊંચા રાખવાનું સાધન. (૧૧) સેવ પાડવાનો ઊભો સંચો. (૧૨) હોકાની ચલમ રાખવાની નાની માંડણી. (૧૩) સુન્નત-સાદીમાં વપરાતો લાકડાનો નાનો ચીપિયો. [૦ **ઉપર ચડ(-ઢ)વું** (-ઉપરચ-) (રૂ. પ્ર.) પૂરા નશામાં હોવું. ૦ **એ ચડ(-ઢ)વું** (ઘોડિયે-) (રૂ. પ્ર.) સાબદા થવું. (૨) ફેર કરવો. (૩) લહેરમાં હોવું. ૦ **કુદાવવી** (રૂ. પ્ર.) લાકડીના ટેકાથી ચાલવું. ૦ **ઘર આપણાં** (રૂ. પ્ર.) કરકસરથી કામ લેવું એ. ૦ **ઘર ઢૂંકડાં** (રૂ. પ્ર.) પોતા ઉપર આવી પડતાં ખસી જવું. ૦ **તણાવવી** (રૂ. પ્ર.) ઘોડીનો ઘોડા સાથે સંભોગ કરાવવો. (૨) સંભોગ કરવો. ૦ **પાદર લગી**(-પાદરથ-) (રૂ.પ્ર.) થોડું કામ કરી અટકી પડવું. ૦ **બનવું** (રૂ. પ્ર.) સજા તરીકે પગના અંગૂઠા પકડી વાંકા વળી રહેવું]

**ઘોડી-અગ્રી** સ્ત્રી. વહાણનું ડાબું પડખું. (વહાણ.)

**ઘોડી-ગોટીલો** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડી' + 'ગોટીલો.'] એ નામની એક રમત, ઘોડી-પલાણ

**ઘોડી-ઘોસ** સ્ત્રી. વહાણની ડાબી બાજુ. (વહાણ.)

**ઘોડી-ચલામણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોડી' + 'ચાલવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ.પ્ર.] (લા.) એ નામની એક રમત

**ઘોડી-ટપ્પો** પું. [+ જુઓ 'ટપ્પો.'] (લા.) એકબીજાના વાંસા ઉપર સવાર થવાની એક રમત

**ઘોડી-ટેટા** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ટેટા.'] (લા.) એ નામની એક રમત, મિયાંજીની ઘોડી

**ઘોડી-દા, ૦વ** પું. [જુઓ 'ઘોડી' + 'દા, ૦વ.'] (લા.) એ નામની એક રમત [રમત, ઘોડી-ગોટીલો

**ઘોડી-પલાણ** પું. [જુઓ 'ઘોડી' + 'પલાણ.'] એ નામની એક

**ઘોડી-પાટિયું** ન. [જુઓ 'ઘોડી' + પાટિયું.'] નિશાળ વગેરેમાં રાખવામાં આવતું ઘોડી ઉપરનું પાટિયું, 'બ્લૅક-બોર્ડ'

**ઘોડીલો** પું. [જુઓ 'ઘોડો' + ગુ. 'ઈલું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઘોડો. (પદ્યમાં.)

**ઘોડું** ન. [જુઓ घोटक- > પ્રા. घोडअ-] ઘોડી-ઘોડો સામાન્ય. (૨) નબળું દૂબળું ઘોડી-ઘોડો કે ટટ્ટુ. [**-ડાં ખૂંદવાં** (રૂ.પ્ર.) ઉતાવળ કરવી. **-ડાં ફેરવવાં** (રૂ. પ્ર.) સેના ચલાવવી. **-ડાં ભેદવવાં** (રૂ. પ્ર.) ઘોડાંની શરત કરવી. ૦ **દોડવું** (રૂ. પ્ર.) યોગ્ય સમયે યોગ્ય થવું. ૦ **પાડવું** (રૂ. પ્ર.) બહુ ખર્ચ કરવો]

**ઘોડું-ટોળું** (-ટોળું) ન. [+ જુઓ 'ટોળું.'] ઘોડા ઘોડેસવાર વગેરે

**ઘોડે** (-ડયે) ક્રિ. વિ. [સૌ.] પેઠે, જેમ, રીતે

**ઘોડે-સવાર** પું. [જુઓ 'ઘોડો' + ગુ. 'એ' સા. વિ., એ. વ., પ્ર. + 'સવાર.[૨]'] ઘોડા ઉપર સવારી કરનાર આદમી, અસવાર, અશ્વારોહી

**ઘોડે-સવારી** સ્ત્રી. [+ ફા.] ઘોડા ઉપર ચડવું એ, ઘોડેસવારપણું

**ઘોડો** પું. [જુઓ 'ઘોડું.'] મુસાફરી અને વાહન માટેનું એક વિશિષ્ટ ચોપગું નર-પ્રાણી, અશ્વ, તુરગ, હય, તોખાર. (૨) (લા.) ચાર પાયાની ઊભી માંડણી, 'સ્ટેન્ડ.' (૩) બરણીઓ ડબા પુસ્તકો વગેરે રાખવાની પ્રમાણમાં સાંકડી ઊભી પહોળી લોખંડની કે લાકડાની માંડણી. (૪) ચોપાટનું પીળા રંગનું સોગઠું. (૫) તર્જની આંગળીમાં કાંબીના ઘાટની પહેરાતી વીંટી. (૬) દરજીના સંચામાં સોય ઊંચી નીચી થાય તે સાધન. (૭) બંદૂક રાયફલ પિસ્તોલ વગેરેમાંનો આંખ ઉપર દબાતો ખૂંટો. (૮) સમુદ્રમાં આવતાં મોજાંમાંનો વધારે ઊંચાઈએ ચાલ્યો આવતો મોજો. (૯) ચાર પાંખડીનું કપાસનું જીંડવું કે કાલું. (૧૦) પોલકા ઉપર મૂકેલી કસબની દોરી. [**-ડા ગણવા, -ડા ઘડવા** (રૂ. પ્ર.) મનસૂબા કરવા, તરંગ કરવા. **-ડા ઘોડા કરવું, -ડા ઘોડા થવું** (રૂ. પ્ર.) આગળ પડી ઉતાવળા થવું. **-ડા જેવું** (રૂ. પ્ર.) તંદુરસ્ત, સાજુંતાજું. **-ડાને જવું** (રૂ. પ્ર.) માથાકૂટ છોડી દેવી. **-ડા દોડાવવા** (રૂ. પ્ર.) ખાલી મનોરથ કરવા. **-ડા પડવા** (રૂ. પ્ર.) લૂગડું રંગતી વેળા વચ્ચે વચ્ચે સફેદ ડાઘ રહી જવા. **-ડા પર ઘોડા** (રૂ. પ્ર.) વ્યાજ ઉપર વ્યાજ. **-ડા બાળતા થવું** (રૂ. પ્ર.) બિમારીમાંથી ઊઠવું. **-ડાં હાંકવાં** (રૂ. પ્ર.) જવા ઉતાવળ કરવી, ચાલતા થવું, **-ડે ચડ(-ઢ)વું** (રૂ. પ્ર.) અગ્રેસર બનવું. **-ડે ચડી(-ઢી)ને આવવું** (રૂ. પ્ર.) ઉતાવળ કરાવતા આવવું. **-ડે પલાણ ના(-નાં)ખવું** (રૂ. પ્ર.) સત્વર જવા તૈયાર થવું. ૦ **કરવો** (રૂ. પ્ર.) બે પગ વચ્ચે લાકડી રાખી ચાલવું (બાળકોનું). ૦ **ખૂંદવો** (રૂ. પ્ર.) વાતમાં વચ્ચે પડવું. (૨) રાંદલ કે બહુચરાજી માતાના ભૂવાએ ખાસ રીતે ધૂણવું. ૦ **ગડવો** (રૂ. પ્ર.) મસલત કરવી. ૦ **ઘાલવો** (રૂ. પ્ર.) વચ્ચે અડચણ કરતા થવું. (૨) નુકસાન કરવું. ૦ **ઘેરવો** (રૂ. પ્ર.) ઘોડાને પાણી પાવા લઈ જવો. ૦ **ચડા(-ઢા)વવો** (રૂ. પ્ર.) ત્રાજવાની ડાંડીમાં એવી યુક્તિ કરવી કે વજન ઓછું થાય. (૨) બાર કરવા બંદૂકનો ઘોડો ચડાવી રાખવો. ૦ **છોડવો** (રૂ. પ્ર.) કોઈની પાછળ ઘોડો દોડાવવો. ૦ **જોર ઉપર હોવો** (-ઉપરથ-)(રૂ.પ્ર.) ગુસ્સામાં હોવું ૦ **ઝાડ થવો** (રૂ.પ્ર.) પાછલે પગે ઘોડો ઊભો થઈ જવો. ૦ **તપાવવો** (રૂ.પ્ર.) વિલંબ કરવો. ૦ **તાણી બાંધવો** (રૂ.પ્ર.) ઉતાવળ ન કરવી. ૦ **દાબવો** (રૂ. પ્ર.) સખત દબાણ કરવું, તાકીદ કરાવવી. ૦ **દેખાડવો** (રૂ.પ્ર.) ઘોડી-ઘોડાનો સંભોગ કરાવવો. ૦ **પલાણવો** (રૂ. પ્ર.) ઉતાવળ કરવી. ૦ **પાડવો** (રૂ. પ્ર. બંદૂકનો ઘોડો દબાવવો. ૦ **ફેરવવો** (રૂ. પ્ર.) ઘોડાને તાલીમ આપવી. (૨) નુકસાન કરવું. ૦ **ફેંકવો**(-ફેંકવો), ૦ **મારી મૂકવો** (રૂ. પ્ર.) ઉતાવળે નાસી જવું. ૦ **બેસી જવો** (-બેસી-)

(રૂ. પ્ર.) થાકી જવું. **ગાંડો ઘોડો** (રૂ.પ્ર.) મૂર્ખ માણસ. **ચડયે(-ઢયે) ઘોડે** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ ઉતાવળમાં ]

**ઘોડો-કુદામણી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'કુદામણી.'] (લા.) એ નામની એક રમત [એક રમત

**ઘોડો-ઘોડો** પું. [જુઓ 'ઘોડો'–દ્વિર્ભાવ] (લા.) એ નામની

**ઘોણ[૧]** (ઘોણ) પું. ખાળિયો મૂકવો પડે તેવી રીતનો મકાનના છાપરામાં આવતો વાંકો ભાગ [ઓરડી

**ઘોણ[૨]** (-ઘોણ્ય) સ્ત્રી. એકઢાળિયું, કોઢ, કોઢ. (૨) નાની

**ઘોણશી** (ઘોણશી) સ્ત્રી. એ નામની એક વેલ

**ઘોણસ** (ઘોણસ) પું. એ નામનો એક લીલા રંગનો પ્રાણઘાતક નહિ તેવો સર્પ

**ઘોણા** સ્ત્રી. [સં.] નાસિકા, નાક. (૨) ઘોડાની નાસિકા

**ઘોણિયું** (ઘોણિયું) ન. તબલાં-જોડમાંનું ભોણિયું, બાંયું. (૨) ઘી ભરવાનું વાસણ. (૩) દોહવાનું વાસણ, દોણું

**ઘોણિયો** (ઘોણિયો) પું. ઘી ભરવાનું મોટું વાસણ. (૨) તાંબાની મોટી વટલોઈ

**ઘોદાવવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઘોદો.'–ના. ધા. જુઓ 'ગોદાવવું.'] ઘોદા મારવા. (૨) (લા.) એકથી બીજે ઠેકાણે અને બીજેથી ત્રીજે એમ રખડાવવું. (૩) કોઈ પણ કામમાં ટોકણી કર્યા કરવી. (૪) નિરાંતે બેસવા ન દેવું

**ઘોદો** જુઓ 'ગોદો.'

**ઘોનારવું** (ઘોનારવું) સ. ક્રિ. પ્રહાર કરવો, ફટકારવું

**ઘોબા-ઘડિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ઘોબો' + 'ઘડવું'+ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] વાસણના ઘોબા ઉપાડનાર કારીગર

**ઘોબા-થાળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોબો' + 'થાળી.'] (લા.) બહુ ટિચાયા કરતી ચીજ-વસ્તુ

**ઘોબો** જુઓ 'ગોબો.' [રૂપાળી માખી

**ઘો-માખી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘો' + 'માખી.'] એક પ્રકારની

**ઘોય** સ્ત્રી. ઘાસની ગંજી

**ઘો(-ઘૂ)યડો** પું. વહાણમાં-આગલા મોરાની ઉપર કે પાસે બેસાડવામાં આવતી ઘોડાના મોઢાની અથવા પોપટની ચાંચ જેવી કે એવા અન્ય આકારની વસ્તુ

**ઘોયરું** ન. ઢોરના ખાણ માટેનું ગોતું બાફવાનો ચૂલો

**ઘોયરો** પું. [જુઓ 'ઘો.'] (આકારથી મોટી દેખાવાને કારણે) મોટી ઘો, પાટલા-ઘો

**ઘોયા-દા, ૦વ** પું. [જુઓ 'ઘોયું' + 'દા, ૦વ.'] ભમરડાને ઘોયાં મારવાની એક રમત

**ઘોયું** ન. ભમરડા ઉપર બીજા ભમરડાની આરથી પાડવામાં આવતો ખાંચો. [**-યાં મારવાં** (રૂ. પ્ર.) કોઈ બે વચ્ચેની વાતમાં ત્રીજાએ નિરર્થક ભળવું. **૦ દેવું** (રૂ. પ્ર.) ખોટો ગપાટો ચલાવવો. **રસનું ઘોયું** (રૂ. પ્ર.) રસિક]

**ઘોર[૧]** વિ. [સં.] ભયંકર, ભયાનક, બિહામણું. (૨) કમ-કમાટી ઉપજાવે તેવું. (૩) ક્રૂર, ઘાતકી. (૪) ગાઢ, ગંભીર

**ઘોર[૨]** પું. [રવા.] ગાઢ અવાજ, ઘેરો અવાજ. (૨) વાદ્યમાંથી ઊઠતો ગંભીર અવાજ

**ઘોર[૩]** સ્ત્રી. [ફા. ગોર્-'જંગલ'] કબર (અંદરના ખાડા સહિત). [**૦ ખોદવી** (રૂ. પ્ર.) અંતે સર્વનાશ થાય એવી ક્રિયા કરવી. **૦ ચણવી** (રૂ. પ્ર.) કબર ઉપર મકરબો બાંધવો]

**ઘોર-ખોદિયું** ન. [જુઓ 'ઘોર[૩]' + 'ખોદવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ખાડામાં કે કબરમાં દાટેલાંને જમીન ખોતરી ખાઈ જનારું એક જંગલી પ્રાણી, ગોરખોદિયું, બૂટડું

**ઘોર-ખર** પું. જુઓ 'ખર-ગધ.'

**ઘોર-ખોદિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ઘોરખોદિયું.'] કબરના ખાડા ખોદી આપવાનું કામ કરનાર મજૂર

**ઘોર-ખોદું** ન. [જુઓ 'ઘોર[૩]' + ગુ. 'ખોદવું'+ ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ઘોર-ખોદિયું.'

**ઘોરણ** ન. [જુઓ 'ઘોરવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ઊંઘ વખતે નાકમાંથી થતો ઘોરવાનો અવાજ

**ઘોર-તમ** વિ. [સં.] ખૂબ ઘોર, અતિ ભયાનક

**ઘોર-તર** વિ. [સં.] વધુ ઘોર, વધુ ભયાનક

**ઘોર-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઘોર હોવાપણું, ભયાનક-તા

**ઘોર-પડ** ન. મોટી ઘો, પાટલા-ઘો

**ઘોર-પંથ** (-પન્થ) પું. [જુઓ 'અઘોર' + 'પંથ.'] જુઓ 'અઘોર-પંથ' (=અઘોરી બાવાઓનો સંપ્રદાય)

**ઘોરમ** વિ. મૂશળધાર

**ઘોરમવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ઘરર ઘરર અવાજ કરવો

**ઘોર-રૂપ** વિ. [સં.] ઘોર-ભયાનક સ્વરૂપવાળું

**ઘોરવવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઘોરવું.'] ઘોર કરવો, અવાજ કરવો

**ઘોર-વાડો** પું. [જુઓ 'ઘોર[૩]' + 'વાડો.'] કબ્રસ્તાન. (૨) નાનાં છોકરાંઓને દાટવાની જગ્યા

**ઘોરવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઘોર,[૨]' -ના. ધા.] (લા.) ઊંઘમાં નસકોરાં બોલાવવાં. (૨) સતત ઊંઘ કર્યા કરવી

**ઘોરંભ(-ભા)વું** (ઘોરમ્ભ(-મ્ભા)વું) જુઓ 'ગોરંભવું.'

**ઘોરંભો** (ઘોરમ્ભો) જુઓ 'ગોરંભો.' [દોડાદોડ

**ઘોરાઘોર** (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોર[૨]'–દ્વિર્ભાવ.] અવાજ સાથે

**ઘોરાડ** ન. એ નામનું એક પક્ષી

**ઘોરાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઘોરવું.'] અવાજથી ગાજી ઊઠવું

**ઘોરાંભવું** જુઓ 'ગોરાંભવું.'

**ઘોરાંભો** જુઓ 'ગોરાંભો.'

**ઘોરી[૧]** વિ. [જુઓ 'ઘોર[૨]' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઊંઘણશી

**ઘોરી[૨]** (ઘોરી) વિ. [અફઘાનિસ્તાનનો એક પ્રાંત ફા. 'ગવ્ર્' ઉપરથી 'ગવ્રી'] ઘોર પ્રાંતનું વતની. (સંજ્ઞા.)

**ઘોરૈયો** પું. ઉત્તર ગુજરાતમાંનો એક મેલો દેવ. (૨) ઢગલો

**ઘોરો[૧]** પું. [જુઓ 'ઘોર[૧]' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] (લા.) આકાશમાં વાદળાંની ઘેરી જમાવટ, વરસાદનો ઘટાટોપ

**ઘોરો[૨]** પું. [જુઓ 'ઘોર[૨]' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] બાળકનો રડતાં રડતાં કરવામાં આવતો કંકાસ

**ઘોરો[૩]** પું. વહાણનો એક ભાગ. (વહાણ.)

**ઘોલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક મોટી જાતની માછલી

**ઘોલકી** (ઘોલ્યકી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોલકું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું ઘોલકું

**ઘોલકું** (ઘોલ્યકું) ન. ખૂબ જ નાનું સાંકડું બેઠું મકાન, નાનકડું અંધારિયું મકાન. (૨) નાનાં બાળકો રમતમાં બનાવે છે તે ઘર

**ઘોલડું** ન. જીંડવું [રાખવું]

**ઘોલર** જુઓ 'ઘૂલર' (=મરચું). [**૦ ઘાલવું** (રૂ. પ્ર.) અલગ

**ઘોલરા** સ્ત્રી. ઘોડાની લગામને મોઢે સૂતરની પાડેલી ગાંઠ

**ઘોલરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોલરું'+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] સુરમો આંજવાની શીશી. (૨) કેડિયાને કાંઠલે ભરવામાં આવતી વાંકીચૂંકી દોરાની રચના

**ઘોલરું** ન. સુરમો રાખવાની શીશી, ઘોલરી

**ઘોલવું** ન. માછીની જાળ નાખી રાખવાની થાંભલી

**ઘોલા** સ્ત્રી. જુઓ 'ઘોલ.'

**ઘોલિ(-લૈ)યું** વિ. વગર નોતરે જમવા આવનારું, લાખું

**ઘોલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોલું'+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગિલોડાંનો વેલો, ટીંડોરાંનો વેલો, ઘોલાંનો વેલો. (૨) ખરખોડાંનો વેલો

**ઘોલું**[1] ન. ઘોલાનું ફળ, ગિલોડું, ટીંડોરું. [૦ કાઢી ના(-નાં)ખવું (રૂ. પ્ર.) હત્યા કરવી, નાશ કરવો. ૦ ઘાલવું (રૂ. પ્ર.) ફાંસ મારવી, દખલ કરવી]

**ઘોલું**[2] (-લ્યું) વિ., -લો (-લ્યો) પું. ઉંમરમાં નહિ આવેલો ખસ્સી કરેલો વાછડો, ઊછરતો અણ-પલોટ વાછડો

**ઘોલૈયું** વિ. જુઓ 'ઘોલિયું.'

**ઘોલો** પું. વગર નોતરે જમવા આવનાર આદમી, ઘોલૈયો

**ઘોલ્લું, ઘોલ્લૈયું** વિ. પારકી પંચાતમાં માથું મારનારું

**ઘોલ્લો**[1] પું. [જુઓ 'ઘોડલો;' ઉચ્ચારણ-લાઘવ] જુઓ 'ઘોડલો.'

**ઘોલ્લો**[2] પું. જુઓ 'ઘોલો.' [-લ્લા **મહાજન** (રૂ. પ્ર.) વગર નોતરે આવી પંચાત કરનાર]

**ઘોષ** પું. [સં.] અવાજ. (૨) ઢંઢેરો, જાહેરાત. (૩) નેસ, નેસડો (પશુ-પાલકોનો). (૪) જેનો અવાજ કરતાં સહેજ રણકો નીકળે છે તેવો કોમળ વ્યંજનનો ઉચ્ચાર-પ્રયત્ન. (વ્યા.)

**ઘોષણા** સ્ત્રી. [સં.] જાહેરાત

**ઘોષણા-પત્ર** ન. [સં.] જાહેરાત-નામું, ઢંઢેરો

**ઘોષ-યાત્રા** સ્ત્રી. [સં.] ગાયોના નેસડાઓનો પ્રવાસ

**ઘોષવતી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] વીણા-વાદ્ય, બીન

**ઘોષ-વ્યંજન** (-વ્યઞ્જન) પું. [સં., ન.] દરેક વર્ગનો ત્રીજો-ચોથો-પાંચમો અને ય ર લ વ તથા હ એમ ૨૦ વ્યંજનોમાંનો તે તે વ્યંજન. (વ્યા.)

**ઘોષાવતી** સ્ત્રી. [સં.] મંદ્રસ્થાનીય બાવીસ શ્રુતિઓમાંની તેરમી શ્રુતિ. (સંગીત.)

**ઘોષિણી** સ્ત્રી. [સં.] અનાહત નાદના બાર ભેદોમાંનો એક ભેદ. (યોગ.)

**ઘોષિત** વિ. [સં.] જાહેર કરેલું, ગાજીને કહેલું

**ઘો(-ઘો઼ં)સ-પરોણો** પું. [જુઓ 'ઘૂસવું' દ્વારા + 'પરોણો' (= લાકડી).] (લા.) નકામી કનડગત

**ઘોસલો** પું. પક્ષીનો માળો. [૦ **પરણાવવો** (રૂ. પ્ર.) ગોટા-પીંદા કરી કામ જેમ તેમ પતાવવું]

**ઘોસું** ન. ખાવાની એક વાની, વડું

**ઘોસો** પું. વાદળાંનો ઘટાટોપ, ઘોરંભો. (૨) ઘાટું ઝાડ. (૩) આડો અવળો પડેલો સામાન. (૪) (લા.) રીસનો ધૂંધવાટ. (૫) કંકાસ, કજિયો

**ઘોળ** (ઘોળ) પું. [જુઓ 'ઘોળવું.[2]'] ઘોળીને તૈયાર કરેલું ખડી કે ચૂનાનું દ્રાવણ (દીવાલ ધોળવા તેમજ અક્ષરો લખવા માટેનું). (૨) કેરીનું ઘોળિયું. (૩) રાજા કે મોટા પુરુષોને નજરાણું ભેટ કરતી વેળા માથેથી ઉતારવામાં આવતું દ્રવ્ય. [૦ **ઘાલવો** (રૂ. પ્ર.) પંચાત કરવી, ગરબડ કરવી. ૦ **પડવો** (રૂ. પ્ર.) વાંધાવચકો આવવો]

**ઘોળચો** (ઘોળચો) પું. લોટો, કળશો

**ઘોળ-છંટાઈ** (ઘોળ-છણ્ટાઇ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોળ' (અહીં રંગનો ઘોળ) + 'છંટાઈ.'] મુસલમાનોમાં લગ્ન-પ્રસંગે થતું કેસરી લાલ વગેરે રંગનું છાંટણું, ભીંગણું

**ઘોળવું**[1] (ઘોળવું) ન. [સં. ઘોલ પું., ન.] દહીંનો ઘોળેલો મઠો (પાણી નાખ્યા વિનાનો)

**ઘોળવું**[2] (ઘોળવું) સ. ક્રિ. [સં. ઘોલ પું., ન.; દહીંનો મઠો., ના. ધા.] વલોણાની જેમ હથેળીથી નરમ કરવું, ઘૂમડવું. (૨) (લા.) ચર્ચા કરવી, ચૂંથવું. (૩) ઢોરને ભેગાં કરવાં (રૂ. પ્ર.) ઝેર પીવું. [**ઝેર ઘોળવું** (-ઘોળવું), **ઝેર ઘોળીને પી જવું, ઝેર ઘોળી પીવું** (ઘોળીને-, ઘોળી-) (રૂ. પ્ર.) ન ગણકારવું, ન ગાંઠવું. **ઘોળાવું** (ઘોળાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઘોળાવવું** (ઘોળાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઘોળવો** (ઘોળવો) પું. જુઓ 'ઘોળચો'. (૨) તાંબા-પિત્તળનો નાનો ઘડો

**ઘોળંઘોળ** (ઘોળમ્-ઘોળ્ય), **ઘોળા-ઘોળ** (ઘોળા-ઘોળ્ય), -ળી સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોળવું,'–દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] (લા.) ચૂંથાચૂંથ, ગડમથલ, મૂંઝવણ

**ઘોળાવવું, ઘોળાવું** (ઘોળા-) જુઓ 'ઘોળવું'માં.

**ઘોળ્યું** (ઘોળ્યું) વિ., ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઘોળવું' + ગુ., 'યું' ભૂ. કૃ. પ્ર.] (લા.) 'બળ્યું' 'મૂઉં' 'જવા દોને' એવા ભાવથી જેને કે જે વિશે કહેવામાં આવ્યું હોય એમ. [૦ **કરવું** (રૂ. પ્ર.) જતું કરવું, કુરબાન કરવું]

**ઘોંક**[1] (ઘોંક) પું. [જુઓ 'ઘોંકવું.'] ઘોંકીને પાડેલો ખાંચો

**ઘોંક**[2] (ઘોંક) ન. એ નામનું એક પક્ષી

**ઘોંકડું** (ઘોંકડું) ન. [જુઓ 'ઘોંકવું' દ્વારા.] મકાનનો ખાંચા-વાળો ભાગ. (૨) ઊંડી અને સાંકડી વાંકીચૂંકી જગ્યા

**ઘોંકવું** (ઘોંકવું) સ. ક્રિ. [રવા.] અણીદાર અંગ કે પદાર્થથી ખાડો પડે એમ મારવું, ગોંચવું. **ઘોંકાવું** (ઘોંકાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઘોંકાવવું** (ઘોંકાવવું), **ઘૂંકલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઘોંકારિયું** (ઘોંકારિયું) ન. [જુઓ 'ઘોંકવું' દ્વારા.] (લા.) કોઈના ઉપર ક્રોધે ભરાઈ દાંતિયાં કરવાં એ

**ઘોંકાવવું, ઘોંકાવું** (ઘોંકા-) જુઓ 'ઘોંકવું'માં.

**ઘોંકી** (ઘોંકી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોંક[2]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ઘોંક પક્ષીની માદા

**ઘોં(-ઘો)કો** (ઘોંકો) પું. [જુઓ 'ઘોંકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઘોંકવાની ક્રિયા, ઘોંચો

**ઘોંગ(-ઘ)ડી** (ઘોંગ(-ઘ)ડી) સ્ત્રી. કામળી, ધાબળી

**ઘોંગા** (ઘોંગા) સ્ત્રી. એક પ્રકારની છીપ-માછલી. (૨) અણી-વાળું શંખલું. (૩) છીપ

**ઘોંઘડી** (ઘોંઘડી) જુઓ 'ઘોંગડી.'

**ઘોંઘા** (ઘોંઘા) ન. આઠ પગવાળું શંખના જેવું એક દરિયાઈ [જીવડું

**ઘોંઘાટ** (ઘોંઘાટ) પું. [રવા.] ભેગો થયેલો મોટો અવાજ, 'અપ-રોર.' [૦ **મચાવવો** (રૂ. પ્ર.) શોરબકોર કરી મૂકવો]

**ઘોંઘી** (ઘોંઘી) સ્ત્રી. ધાબળાને–કામળીને છેડે ગાંઠ બાંધી વરસાદથી બચવા કરેલી કૂંચલી

**ઘોંચ** (ઘોંચ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોંચવું.'] અણીદાર પદાર્થથી મારવામાં આવતો ઘોંકો, ઘોચ

**ઘોંચણું** (ઘોંચણું) ન. [જુઓ 'ઘોંચવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] સુતારનું એ નામનું એક ઓજાર, ઘોચણું

**ઘોંચ-પરોણો** (ઘોંચ્ય-) પું. [જુઓ 'ઘોંચ' + 'પરોણો' (=લાકડી), ઘોચ-પરોણી, ઘોચ-પરોણો, ઘોસ-પરોણો

**ઘોંચવું** (ઘોંચવું) સ. ક્રિ. [રવા.] ઘોંચો મારવો, તીણો ઘોંકો મારવો. (૨) જોરથી તીણો પદાર્થ ઓસી દેવો. (બંને માટે 'ઘોચવું.') **ઘોંચાવું** (ઘોંચાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઘોંચાટ(-ડ)વું, ઘોંચાવવું** (ઘોંચા-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઘોંચાટ(-ડ)વું**, (ઘોંચા-) જુઓ 'ઘોંચવું'માં.

**ઘોંચામણ** (ઘોંચામણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઘોંચવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] ઘોંચવાની ક્રિયા, ઘોચામણ

**ઘોંચાવવું, ઘોંચાવું** (ઘોંચા-) જુઓ 'ઘોંચવું'માં.

**ઘોંચો** (ઘોંચો) પું. [જુઓ 'ઘોંચવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઘોંચવાની ક્રિયા, ઘોચો

**ઘોંટલો** (ઘોંટલો) પું. [જુઓ 'ઘોંટવું' દ્વારા.] થોડી વાર ઊંઘી લેવું એ

**ઘોંટવું** (ઘોંટવું) અ. ક્રિ. (તુચ્છકારમાં) ઊંઘવું, નિદ્રા લેવી. **ઘોંટાવું** (ઘોંટાવું) ભાવે., ક્રિ. **ઘોંટાડવું** (ઘોંટાડવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઘોંટાડવું, ઘોંટાવું** (ઘોંટા-) જુઓ 'ઘોંટવું'માં.

**ઘોંઠી** (ઘોંઠી) સ્ત્રી. એ નામનો એક છોડ

**ઘોંશ** (ઘોંશ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] જુઓ 'ઘોંચ.'

**ઘોંશ-પરોણો** (ઘોંશ્ય-) જુઓ 'ઘોસ-પરોણો.'

**ઘોંસરો** (ઘોંસરો) પું. [રવા.] ઘોંઘાટ, મોટો શોરબકોર

**ઘૌંસ** પું. મુસ્લિમ સંતોનો એક ખિતાબ. (૨) એક જાતનું નોબતને મળતું વાજિંત્ર

**ઘ્રાણ** ન. [સં.] સૂંઘવાની ક્રિયા. (૨) નાસિકા, નાક

**ઘ્રાણેંદ્રિય** (ઘ્રાણેન્દ્રિય) સ્ત્રી. [સં. घ्राण + इन्द्रिय ન.] નાકની ઇંદ્રિય, નાક




**ઙ** પું. [સં.] ભારતીય આર્ય વર્ણમાળાનો કંઠ્ય ઘોષ અલ્પપ્રાણ અનુનાસિક વ્યંજન. [નોંધ: વાસ્તવમાં આ વ્યંજન-સંકેતની પૂર્વે લખાતો સ્વર જ અનુનાસિક હોય છે અને પછી વર્ગીય ત્રીજો વર્ણ હોય છે, જેને અલગ બતાવવા ભારતીય વર્ણમાળામાં તે તે વર્ગનો પાંચમો વર્ણ ઊભો કરવામાં આવ્યો હતો. સરખાવો वाङ्मय અને वांग्मयનું ઉચ્ચારણ, ગુજ. 'માંડ' અને 'માણ–'ખાંડ' અને 'ખાણ' વગેરે. ઉચ્ચારણ-પ્રક્રિયામાં થોડું તારતમ્ય ઊભું થતાં 'દુખડાં'–'દુખણાં' 'વાનર'–'વાંદર' 'પન્નર'–'પંદર' 'થૂંબડુ''-'થૂમડું'' 'લીંબડો'–'લીમડો' આવો ભેદ વિકસી આવ્યો. તત્સમ 'વાઙ્મય' 'દિઙ્નાગ' જેવા શબ્દો સિવાય તત્સમ શબ્દોમાં વર્ગીય કંઠ્ય વ્યંજનો પૂર્વે એ ન નોંધતાં પૂર્વના સ્વર ઉપર અનુસ્વારનું બિંદુ કરીને જ ચલાવી લેવામાં આવે છે.]

**ઙકાર** પું. [સં.] 'ઙ' વર્ણ કે વ્યંજન. (૨) 'ઙ' ઉચ્ચારણ

**ઙકારાંત** (ઙકારાન્ત) વિ. [+ સં. अन्त] 'ઙ' વર્ણ કે વ્યંજન જેના અંતભાગમાં છે તેવું (પદ કે શબ્દ)




**ચ** પું. [સં.] ભારત-આર્ય વર્ણમાળાનો તાલવ્ય અઘોષ અલ્પપ્રાણ સંઘર્ષી વ્યંજન [માટેનો ઉદ્‌ગાર

**ચઈ** (ચૈ) ક્રિ. વિ., કે. પ્ર. [રવા.] હાથીને નજીક બોલાવવા

**ચક** પું. [તુર્કી.] વાંસની સળીઓનો બારી બારણાં આડે ઓઝલ માટે રાખવામાં આવતો પડદો, જાળીવાળી કનાત. [૦ના(-નાં)ખવો (રૂ. પ્ર.) સ્ત્રીએ છિનાળવું જીવન ગાળવું]

**ચક ચક**[1] ક્રિ. વિ. [અનુ.] ચકચકાટ થતો હોય એમ, પ્રકાશની ઝાંય ફેલાતી હોય એમ

**ચક ચક**[2] ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ચક ચક' એવો અવાજ થતો હોય એમ [રીતે પ્રકાશિત હોવું

**ચકચકવું**[1] અ. ક્રિ. [અનુ. સર૦ સં. चक्] ઝાંય પડે એ

**ચકચકવું**[2] અ. ક્રિ. [રવા.] 'ચક ચક' એવો અવાજ કરવો

**ચકચકાટ** પું. [જુઓ 'ચકચકવું[1]' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ઝાંય પડે તેવો પ્રકાશ, ચળકાટ. (૨) (લા.) સફાઈદાર પોલિશ

**ચકચકિત** વિ. [જુઓ 'ચકચકવું[1]' + સં. इत કૃ. પ્ર.] ચળકી ઊઠેલું, ચકચકાટ મારતું. (૨) સફાઈદાર પોલિશવાળું

**ચકચાર** (-રય) સ્ત્રી. [રવા.] કાંઈક તીખાશવાળી ચર્ચા, ખણખોજવાળી વાતચીત. [**૦ જામવી** (રૂ. પ્ર). વાતની ચોળા-ચોળ થવી]

**ચક-ચૂર**[1] વિ. [અનુ.] (દારૂ કે એવા કેફને લઈ) નશામાં [ભરપૂર

**ચક-ચૂર**[2] ક્રિ. વિ. [રવા.] ચૂરેચૂરા, ભૂકેભૂકા

**ચક-ચૂંદર** (-રય) સ્ત્રી. [રવા.] એક પ્રકારનું દારૂખાનું

**ચક-ચૂંથ(-થ)** (-ચૂંથ્ય,-ધ્ય) સ્ત્રી. [અનુ.] ચૂંથાચૂંથ, ચોળા-ચોળ, નકામું પીંજણ, પંચાત

**ચક(-ગ)-ડોળ** પું. [સં. चक्र > પ્રા. चक्क + સં. दोला સ્ત્રી.] પારણાં જેવી ડોળીઓમાં બેસી ઉપર નીચે ચકાકારે ફરાય તેવો ફાળકો, ફજેત-ફાળકો. [**-ળે ચઢ(-ડ)વું** (રૂ. પ્ર.) મન અસ્થિર થવું. (૨) બદનામ થવું, ફજેત થવું. (૩) મુલતવી રહેવું. (૪) ચૂંથાયા કરવું]

**ચકતરી** સ્ત્રી. ગારાની બનાવવામાં આવતી કોઠી

**ચકતી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચકતું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાની ગોળાકાર ચપટી તકતી, નાનું ચકતું. (૨) ફૂલએસણી ('રિસેપ્ટિકલ')નો વધતો ભાગ, 'ડસ્ક.' (વ. વિ.) (૩) ચંદો, બિંબ, 'ડાયલ.' (૪) પિપરમીંટની ખાંડવાળી એક બનાવટ

**ચકતી-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય.] ચકતીઓવાળું

**ચકતું(-ડું)** ન. ગોળાકાર કે ત્રણ યા ચાર ખૂણાવાળો પતરાંનો કે ખાધનો કાંઈક પાતળો ટુકડો. (૨) (લા.) ચામડી ઉપરનું ચકામું

**ચક(-ગ)દ(-ડ)િયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ચકડું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે પ્ર. + 'ઇયું' ત.પ્ર.] (લા.) ખાવાપીવાની મોજ

**ચકદિલ** ન. એ નામનું એક પક્ષી

**ચકડું** જુઓ 'ચકતું.' [ફરનાર માણસ

**ચકન**[1] પું. [ફા. ચહકન્] કૂવો ગાળવા-ખોદવાનું કામ

**ચકન**[2] જુઓ 'ચિકન.[1]'

**ચક-નામું** ન. [ફા. ચક્-નામહ્] જમીન કે ભોણીની હદ બતાવનારું કરારનામું, જમીનનો દસ્તાવેજ, જમીનનું ખત

**ચક-પટ** પું. [તુર્કી.+સં., અર્થથી દ્વિર્ભાવ] (લા.) આંખનો પડદો

**ચક-બરાર** ન. [ફા. 'ચક્' દ્વારા] જમીન કે ભોણીનું ભાડું

**ચક-બંગેડું** વિ. ગાંડુંઘેલું, તરઘેલું

**ચક-બંદી** (-બન્દી) સ્ત્રી. [ફા.] વાંસની સળીઓના પડદા બાંધવાની ક્રિયા કે સ્થિતિ. (૨) જમીન કે ભોણીની હદ બાંધવી એ [એક પ્રકારની બંદૂક

**ચક-બંદૂક** (-બન્દૂક) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'બંદૂક.'] જૂના સમયની

**ચક-બંધ**[1] (-બન્ધ) ન. બોરિયુ, ગુતાન, 'બટન'

**ચક-બંધ**[2] (-બન્ધ) ક્રિ. વિ. [ફા. ચક્-બન્દ્] (લા.) ધુમાડા-બંધ ગામ આખું, સામટે

**ચક-બિલ્લુ** ન. એ નામની એક રમત, ખોબિલ્લુ, માટલી

**ચક-ભૂલ** (-ભૂલ્ય) સ્ત્રી. બેભાન અવસ્થા, બેહોશી, બેશુદ્ધિ

**ચકમક** પું. [તુર્કી.] અગ્નિ પાડવાનો પથ્થર. (૨) સ્ત્રી. (લા.) તણખો. [**૦ ઝરવી** (રૂ. પ્ર.) ઉગ્ર બોલાચાલી થવી, ઝઘડો થવો]

**ચકમ-ચૂર** વિ. ટુકડે ટુકડા કરવામાં આવેલું. (૨) (લા.) શરીરના દરેક સાંધામાં કળતર થતી હોય તેવું

**ચકમણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી૦ અરણીનું ઝાડ

**ચક-મંડળ** (-મણ્ડળ) ન. [સં. चक्र-मण्डल > પ્રા. चक्क-मंडल-] ફરતી વસ્તુઓનો સમૂહ. (૨) (લા.) ઘણી ખટપટથી વધી પડેલી અવ્યવસ્થા

**ચકમાકી** સ્ત્રી. ચાંપવાળી બંદૂક [ઊની બનાત

**ચકમો** પું. [ફા. ચક્મહ્] ઊની પાથરણું કે ઓઢો. (૨)

**ચકર** ન. [સં. चक्र, અર્વા. તદ્ભવ] ચકરી, ફેર, ઘૂમરી. (૨) ફેરફૂદડી. (૩) કુંડાળું. (૪) (લા.) લટાર, ફરવા જવું એ. [**૦ આવવાં** (રૂ. પ્ર.) ફેર આવવો, મગજમાં ઘૂમરી આવવી. ચકરી આવવી. **૦કુંડાળીમાં ના(-નાં)ખવું** (રૂ.પ્ર.) વાત ગોટે ચડાવવી, ટપ્પે ચડાવવું, વાયદા ઉપર વાયદા કરવા. **૦ ખાવું, ૦ મારવું** (રૂ. પ્ર.) ફરવા નીકળી જવું]

**ચકર ચકર** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ચકર,'–દ્વિર્ભાવ.] ફરતાં પૈડાંની જેમ ગોળ ગોળ

**ચકરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચકરડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી પ્રત્યય.] ફરે એવું ગોળ રમકડું, ફેરવણી. (૨) ફેરફૂદડી. [**૦ આવવી** (રૂ. પ્ર.) ચકરી આવવી. **૦ ખવડાવવી** (રૂ. પ્ર) ભુલાવામાં નાખવું. **૦ ખાવી** (રૂ. પ્ર.) ભુલાવામાં પડવું. **૦ રમવી** (રૂ. પ્ર.) ફેરફૂદડીની રમત રમવી. **૦ રમાડવી** (રૂ. પ્ર.) ભુલાવામાં નાખવું] [ફેર-ફૂદડીની રમત

**ચકરડી-ચાંદલો** પું. સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ચાંદલો.'] છોકરીઓની

**ચકરડી-ભમરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચકરડી' + 'ભમવું' દ્વારા] ગોળ ગોળ ફરવું એ. (૨) એ નામની છોકરીઓની એક રમત, ચકરડી-ચાંદલો. [**૦ ખવડાવવી** (રૂ.પ્ર.) ભુલાવામાં નાખવું, છેતરવું]

**ચકરડું** ન. [જુઓ 'ચકર' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનું કુંડાળું. (૨) (તુચ્છકારમાં) ચકરી પાઘડી (મહારાષ્ટ્રના પંડિતો પહેરે છે તેવી). (૩) મીંડું, શૂન્ય. [**-ડા જેવું** (રૂ. પ્ર.) શુદ્ધ, ચોખ્ખું. **૦ કરવું** (રૂ. પ્ર.) નષ્ટ કરવું, ફના કરવું. (૨) નપાસ થવું] [(લા.) કશું ન આવડે એમ

**ચકરડો, ૦ભમરડો** પું. [જુઓ 'ચકરડું' + ભમરડો.']

**ચકર-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [જુઓ 'ચકર' + સં.] વારા ફરતી ડાબા જમણા પગને ઘુમાવી કરવામાં આવતી દંડની કસરત. (વ્યાયામ.)

**ચકર-દા** વિ. [જુઓ 'ચકર' દ્વારા.] (લા.) હૃષ્ટપુષ્ટ, ગોળ-મટોળ જાડાઈવાળું [ચકની જેમ

**ચકર-ભમર** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ચકર' + 'ભમવું' દ્વારા.] ફરતા

**ચકર-ભૂલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચકર' + 'ભૂલવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ. + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) એ નામની એક રમત

**ચકરમ** વિ. [સં. चक्रम् ન.] (લા.) શૂન્ય બુદ્ધિનું, ભાન વગરનું. (૨) ગાંડું

**ચકર-મકર** પું. [જુઓ 'ચકર,'–દ્વિર્ભાવ.] (લા.) ખટપટ, કાવાદાવા, તરકટ

**ચકર-રાંધ** (-ધ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચકર' દ્વારા.] (લા.) એ નામની ફેર ફૂદડીની એક રમત

**ચકર-વકર** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ચકર'+સં. वक्र, અર્વા. તદ્ભાવ.] (લા.) માનસિક અસ્વસ્થતા થતાં ફાટેલી આંખો ફેરવતાં આમતેમ જોવાની રીતે

**ચકરાવળ** પું. [જુઓ 'ચકર' દ્વારા.] ઘોડાના પાછલા પગનાં મૂઠિયાંમાં ગાંઠ થવાનો રોગ [ઘૂમરી લેવી

**ચકરાવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ચકર', -ના. ધા.] ચકર લેવું,

**ચકરાવો** પું. [સં. चक्र-व्यूह દ્વારા 'ચકરવઅ'-થયા પછી] સેનાનો 'ચક્ર' નામનો એક વ્યૂહ (જેમાં શત્રુસેનાને ફરતી ઘેરી લેવામાં આવે છે.). (૨) ફરતે ઘૂમી વળવું એ. (૩) સીધું જવાને બદલે મોટું ચકર થાય એમ જઈ આવવું એ, ફેરાવો. [-**વામાં પડવું**, ० **ખાવો** (રૂ.પ્ર.) મોટા ફેરમાં થઈ આવવું]

**ચકરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચકર' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] તદ્દન નાનું ચકર કે ચાકી. (૨) સ્ત્રીઓના અંબોડા વચ્ચે ભેરવાતું સોનાનું ફૂલ જેવું નકશીવાળું ગોળ ઘરેણું, ચાક. (૩) (લા.) ફેર, તમ્મર, 'ફીટ'. [० **આવવી** (રૂ.પ્ર.) તમ્મર ખાઈ પડી જવું. ० **પાઘડી** (રૂ.પ્ર.) મહારાષ્ટ્રિય બ્રાહ્મણો પહેરે છે તેવી દક્ષિણી પાઘડી]

**ચકરી-દાર** વિ. [+ફા.પ્રત્યય] ગોળ આંટાવાળું

**ચકરું** ન. [જુઓ 'ચકર' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] (તુચ્છકારમાં) જાડો રોટલો. (૨) (તુચ્છકારમાં) ચકરી પાઘડી

**ચકરો** પું. [જુઓ 'ચકરું.'] ખજૂરીનાં પાંદડાંનું સાદડી પ્રકારનું ગોળ નાનું પાથરણું

**ચકલ** પું. સિંહાસનનો પડવાયો

**ચક-લાકડી** સ્ત્રી. [સં. चक्र-लकुटिका > પ્રા. चक्क-लकुडिआ] કુંભારનો ચાકડો ચલાવવાનો કતીકો

**ચકલાવું** અ.ક્રિ. પહોળું થવું. (૨) (લા.) દબાવું

**ચકલિયું** ન. આકડાનું ફળ, આકોલિયું. (૨) ચરખામાંના લાઠિયાને સરળતાથી ફેરવવા માટે મૂઠિયામાં રાખવામાં આવતી લોખંડની વસ્તુ

**ચકલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચકલું[2]' ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચકલા પક્ષીની માદા. (૨) (લા.) પાણીના નળનો કોક કે ચાવી. (૩) બારી-બારણાં વાસવા માટેની ઠેંસી. (૪) રેંટિયાના ચક્કર તથા કરેડાની વચ્ચે રાખવામાં આવતો લાકડાનો કાણાવાળો નાનો ટુકડો. (૫) ઘઉં જુવાર અને ચોખાને શેકી એના લોટનો બનાવેલો એક ખાદ્ય પદાર્થ. [० **ખોલવી**, ० **ફેરવવી** (રૂ.પ્ર.) નળનો કોક ફેરવવો. ० **પાડવી** (રૂ.પ્ર.) બારીબારણાંમાંની ઠેંસી બંધ કરવી. ० **બતાવવી** (રૂ.પ્ર.) મુશ્કેલીમાં મૂકવું. ०**ભટ્ટ** (રૂ.પ્ર.) ગરીબ બ્રાહ્મણ].

**ચકલી ચકલી**, ० **ઘર દે** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચકલી'-દ્વિર્ભાવ.] (લા.) એ નામની એક રમત

**ચકલું[1]** ન. [સં. चतुष्क- > પ્રા. चउक्क + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે પ્ર. (અપ. उल्लअ). ફા. 'ચકલહ્'-જિલ્લો, પરગણું અર્થ આપે છે; એ આ નથી.] ચાર રસ્તા જ્યાં એકઠા થતા હોય તેવો ચોક, ચૌટું. [-**લામાં જવું** (રૂ.પ્ર.) વેશ્યાગમન કરવું. -**લામાં બેસવું** (-બૅસવું), -**લે દુકાન કાઢવી** (કે **માંડવી**) (રૂ.પ્ર.) વેશ્યાવૃત્તિ કરવી. -**લે ચડ(-ઢ)વું**, -**લે વાત થવી** (રૂ.પ્ર.) લોકોમાં નિંદાપાત્ર બનવું. -**લે મૂકવું** (રૂ.પ્ર.) જાહેર કરવું]

**ચકલું[2]** ન. [રવા.] ન. ચકલો-ચકલી (પક્ષી) સામાન્ય. [-**લાં ચૂંથવાં** (રૂ.પ્ર.) નકામી માથાકોડ કરવી. (૨) ગરીબ માણસને હેરાન કરવું. (૩) હલકો ધંધો શરૂ કરવો. -**લાંનો માળો** (રૂ.પ્ર.) રાંકનું ઝૂંપડું. -**લાંનો માળો ચૂંથવો** (રૂ.પ્ર.) રાંકને હેરાન કરવું. -**લાંનો માળો ચૂંથાઈ જવો** (રૂ.પ્ર.) બહોળા કુટુંબનું ભરણપોષણ કરનારનું મરણ થવું]

**ચકલો[1]** પું. [જુઓ 'ચકલું.[1]'] ચાર રસ્તાવાળો ચોક, ચૌટું, ચકલું. (૨) (લા.) (ચાર પાયા હોવાને કારણે) પૂરી રોટલી વગેરે વણવા માટેનો ઊભો ગોળ પાટલો, આડણી

**ચકલો[2]** પું. [જુઓ 'ચકલું.[2]'] ચકલીનો નર. (૨) લગ્નની ચોરીની ઉતરડને મથાળે મુકાતું નાનું વાસણ. (૩) સાવલા ઉપર મુકાતો માટીનો ચકલાના આકારનો લોટકો. [० **ઠેકાણે ન હોવો** (રૂ.પ્ર.) અક્કલ ન હોવી]

**ચકવ(-વં,-વાં)ડ** (-વણ્ડ) પું. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ચકવત** પું. એ નામનો એક છોડવો

**ચકવંડ** (-વણ્ડ), **ચકવાંડ** જુઓ 'ચકવડ.'

**ચકવી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચકવો.[1]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચકવા પક્ષીની માદા

**ચકવું[1]** વિ. [જુઓ 'ચકવો.[3]'] (લા.) લાગ જોઈ બેઠેલું, તત્પર

**ચકવું[2]** અ.ક્રિ. [રવા.] મચવું, જામી પડવું (રમત 'ચકી.')

**ચકવો[1]** પું. [સં. चक्रवाक- > પ્રા. चक्कवाअ-] એ નામનું કાવ્યમાં જાણીતું એક પક્ષી-એનો નર

**ચકવો[2]** પું. [સં. चक्रपति > પ્રા. चक्कवइ-દ્વારા 'એક ચકવે રાજ્ય કરવું' જેવા પ્રયોગમાં વપરાયેલું] ચક્રપતિ રાજા. [**એક ચકવે રાજ્ય કરવું** (રૂ.પ્ર.) સર્વોપરિપણે રાજ્ય કરવું]

**ચકવો[3]** પું. [સં. चक्रपद- > પ્રા. चक्कवअ-; માત્ર 'ચકવે ચડવું' એ એક પ્રયોગ] ચકડોળ. [-**વે ચડ(-ઢ)વું** (રૂ.પ્ર.) લોકનિંદાનો ભોગ બનવું]

**ચકળ-વ(-વિ)કળ** વિ. [સં. 'व्याकुल'નો 'વિકળ' થયા પછી દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ચકર-વકર.'

**ચકંદર** (ચકન્દર) ન. એ નામની એક ભાજી

**ચકંદળ** (ચકન્દળ) પું. કોડલો. (૨) ન. ગૂમડું, ગડ

**ચકંડું** (ચકન્ડું) વિ. કસણીને છાંડેલું. (૨) ચૂંથી નાંખેલું. (૩) (લા.) હોશિયાર, પહોંચેલું

**ચકંદો** (ચકન્દો) પું. રૂની ગાંસડી બાંધવાનો સંચો

**ચકા** સ્ત્રી. એ નામની એક ભાજી. (૨) સાંઠાની ચીપ. (૩) ચોખા [ભોજન થાય એમ

**ચકાચક** ક્રિ.વિ. [રવા.] ઘી વગેરેથી તરબોળ હોય એવું

**ચકાચકી** સ્ત્રી. [ + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] પેટપૂર મિષ્ટાન્નનું ભોજન [ગોળાકાર થતું ઢીમણું, પ્રામટું

**ચકામું** ન. [સં. चक्रामय- > પ્રા. चक्कामअ-] શરીર ઉપર

**ચ-કાર** પું. [સં.] 'ચ' વર્ણ કે વ્યંજન. (૨) 'ચ' ઉચ્ચારણ

**ચકારાંત** (-રાન્ત) વિ. [ + સં. अन्त] 'ચ' વર્ણ કે વ્યંજન જેને છેડે છે તેવું

**ચકારી** સ્ત્રી. [રવા.] પીઠ પાછળની વગોવણી, ચાડી

**ચકાવવું**, **ચકાવું** જુઓ 'ચાકવું'માં.

**ચકાવી** સ્ત્રી. [સં. चक्र- > પ્રા. चक्क દ્વારા] (લા.) (ચામડી ઉપર ચક્રાકાર થતી) દરાજ, દાદર

**ચકાસણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચકાસવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ચકાસવું એ, 'સ્ક્રુટિની'

**ચકાસવું** સ.ક્રિ. બારીક રીતે તપાસવું, પરીક્ષણ કરવું, કસોટી કરવી. (૨) (લા.) મૂલ્ય આંકવું. **ચકાસાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચકાસાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ચકાસાવવું, ચકાસાવું** જુઓ 'ચકાસવું'માં.

**ચકાસિત**[૧] વિ. [સં.] પ્રકાશિત

**ચકાસિત**[૨] વિ. [જુઓ 'ચકાસવું' + સં. **इत** કૃ. પ્ર.] ચકાસેલું [પામેલું

**ચકિત** વિ. [સં.] આશ્ચર્ય પામેલું, નવાઈ પામેલું, વિસ્મય

**ચકિત-તા** સ્ત્રી. [સં.] આશ્ચર્ય, નવાઈ, વિસ્મય

**ચકી**[૧](**-ક્કી**) સ્ત્રી. [સં. चक्रिका > પ્રા. चक्किआ] કોઈ પણ ચક્રવાળું યંત્ર. (૨) મોટી ઘંટી. (૩) તેલની ઘાણી

**ચકી**[૨] સ્ત્રી. [જુઓ 'ચકો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (બાળ-ભાષામાં) ચકલાની માદા, ચકલી

**ચકી**[૩] સ્ત્રી. એ નામનો એક છોડ

**ચકી(-ક્કી)-ચોખા** ન. [જુઓ 'ચકી[૨]' + 'ચોખા.'] (લા.) એ નામનું એક ઘાસ

**ચકી-દં(-દ)ડો** (-ડ(-દ)ણ્ડો) પું. [જુઓ 'ચકી[૧]' + 'ડં(-દં)ડો.'] (લા.) એ નામની એક રમત, મોઈ દંડો, ગિલ્લીદંડા

**ચકી-બાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચકી[૨]' + 'બાઈ.'] (બાળવાર્તામાં) ચકલાની માદા, ચકલી [એક રમત

**ચકી-મકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચકી,[૨]'-દ્વિર્ભાવ.] (લા.) એ નામની

**ચકુલા** ન. [સ્વાહિલી.] ચવાણું

**ચકું(-ક્કું)** ન. [જુઓ 'ચાકુ.'] ચાકુ, ચપ્પુ

**ચકૂતરી** સ્ત્રી. કોઠીનું ઝાડ

**ચકૂંદ** (-દ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ચકૂંદર** (-રચ) સ્ત્રી. મૂળા જેવી એક ભાજી ['ચકરડી.'

**ચકેડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચકરડી,' પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] જુઓ

**ચકેડું** ન. [જુઓ 'ચકરડું,' પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] જુઓ 'ચકરડું.' [ચકલીનો નર, ચકલો

**ચકો**[૧] પું. [જુઓ 'ચકલો[૨]'-એનું લઘુ રૂપ.] (બાળવાર્તામાં)

**ચકો**[૨] પું. ઢોરમાં થતો એ નામનો એક રોગ

**ચકોતર** (-રચ) સ્ત્રી. એ નામનો એક વિદેશી છોડ

**ચકોતરું** ન. એ નામનું લીંબુ જેવા ફળનું એક ઝાડ. (૨) એ ઝાડનું ફળ, પપનસ. (૩) મહુડો

**ચકોતરો** પું. જુઓ 'ચકોતરું(૧).'

**ચકોત્રા** સ્ત્રી. એ નામનું એક પક્ષી

**ચકોર** ન. [સં.,પું.] એ નામનું તેતરને મળતું આવતું હિમાલય-કાશ્મીર-નેપાળ વગેરેમાં થતું એક પક્ષી. (૨) (લા.) વિ. તરત ચેતી જાય તેવું, ચતુર, ચપળ, ચાલાક

**ચકોરાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચકોર' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] ચકોરપણું, સાવધાની

**ચકોરી** સ્ત્રી. [સં.] ચકોર પક્ષીની માદા

**ચક્કર** જુઓ 'ચકર.' (૨) (લા.) વિ. અસ્થિર મનવાળું, ગાંડું. [૦ **ફરવું** (રૂ.પ્ર.) વિચાર અચાનક બદલાવો. (૨) અન્યથા થવું. ૦**માં** **ના(-નાં)ખવું** (રૂ. પ્ર.) મુશ્કેલીમાં મૂકવું. **-રે ચડ(-ઢ)વું** (રૂ.પ્ર.) ગૂંચવાવું]

**ચક્કર-ચક્કર** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચક્કર'-દ્વિર્ભાવ.] (લા.) એ નામની એક રમત

**ચક્કર-દોડ** (-દોડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચક્કર' + 'દોડ.'] સીધું ન દોડતાં ઘૂમરા લેતું દોડવું એ

**ચક્કી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચકી[૧]'-આમાં બેવડો 'ક્ક' વિકલ્પે રાખી મૂકચો છે.] જુઓ 'ચકી.[૧]'

**ચક્કી-ચોખા** જુઓ 'ચકી-ચોખા.'

**ચક્કું** ન. [જુઓ 'ચાકુ.'] જુઓ 'ચાકુ.'

**ચક્ર** ન. [સં.] પૈડું. (૨) ગોળ આકાર. (૩) યાંત્રિક ગોળાકાર કોઈ પણ સાધન. (૪) પ્રાચીન સમયમાં એક વર્તુલની ધારે કાકરવાળું હથિયાર (શસ્ત્ર). (૫) વિષ્ણુનું 'સુદર્શન' નામનું ચક્ર-શસ્ત્ર. (૬) સેના, લશ્કર. (૭) મોટું રાજ્ય, રાષ્ટ્ર. (૮) યોગપ્રક્રિયા પ્રમાણે શરીરમાં કહેલાં છ ચક્રોમાંનું પ્રત્યેક. (યોગ.) [(મ.ન.) (તર્ક.)

**ચક્રક** પું. [સં.] અન્યોન્યાશ્રયના પ્રકારનો એક હેત્વાભાસ

**ચક્ર-ગતિ** સ્ત્રી. [સં.] ગોળાકાર ચાલ, ધરી ઉપર ફરવું એ, પરિભ્રમણ, 'રોટેશન' [(૨) ચક્રવ્યૂહ, 'કૉર્ડન'

**ચક્ર-ગોલ(-ળ)** પું. [સં.] લેજિમની એક કસરત. (વ્યાયામ.)

**ચક્ર-ડાકિની** સ્ત્રી. [સં.] બાસઠ તેજસ્તત્ત્વ દેવતામાંની એક

**ચક્ર-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [સં.] જુઓ 'ચકર-દંડ.'

**ચક્ર-દોલા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ચક-ડોળ.'

**ચક્ર-ધર** વિ.,પું. [સં.], **ચક્રધારી** પું. [સં., પું.] (ચક્ર સુદર્શન ધારણ કરનારા) વિષ્ણુ. (૨) શ્રીકૃષ્ણ

**ચક્ર-ધારા** સ્ત્રી. [સં.] પૈડાની ધાર, પૈડાના પરિઘની કિનારી

**ચક્ર-નાભિ** સ્ત્રી. [સં., પું.] પૈડાની નાયડી, નારખું

**ચક્ર-નેમિ** સ્ત્રી. [સં.] પૈડાનો ઘેરાવો, પરિઘ [વારો, 'ટર્ન'

**ચક્રનેમિ-ક્રમ** પું. [સં.] પૈડું ફરવાનો પ્રકાર. (૨) (લા.)

**ચક્ર-પત્ર** પું. [સં., ન.] પરિપત્ર, 'સર્ક્યુલર' (ર.વા.)

**ચક્ર-પાણિ** પું. [સં.] (જેમના હાથમાં સુદર્શન ચક્ર છે તેવા) વિષ્ણુ. (૨) શ્રીકૃષ્ણ

**ચક્ર-પાદ** પું. [સં.] (ગોળ પગવાળો) હાથી. (૨) (ચક્ર જેના પગ છે તેવો) રથ ગાડા ગાડી જેવું પ્રત્યેક વાહન

**ચક્ર-પ્રવર્તન** ન. [સં.] પૈડાનું ફરવું એ. (૨) તે તે પ્રદેશ ઉપર રાજ્યની સત્તા ફેલાવી–ફેલાવવી એ

**ચક્ર-બંધ** (-બન્ધ) પું. [સં.] પૈડાના આકારમાં વર્ણો ગોઠવાઈ જાય એ પ્રકારનો શબ્દાલંકારનો એક બંધ. (કાવ્ય.)

**ચક્ર-ભૃત** પું. [સં. °भृत्] જુઓ 'ચક્ર-ધર.'

**ચક્ર-ભ્રમણ** ન. [સં.] પૈડાનું ફરવું એ

**ચક્રમ** વિ. [સં. चक्रम् ન.] (લા.) જુઓ 'ચકરમ.'

**ચક્ર-મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ,-ળ) ન. [સં.] ચક્રના આકારમાં કરવામાં આવતું સમૂહ-નૃત્ય–રાસ હલ્લીસક વગેરે. (નાટ્ય.)

**ચક્ર-મુદ્રા** સ્ત્રી. [સં.] ગોળ આકારની છાપ-ખાસ કરી વિષ્ણુના સુદર્શન ચક્રની (વૈષ્ણવો કરે છે-ગોપીચંદનની). (૨) તાંત્રિકોની એક પ્રકારની મુદ્રા. (તંત્ર.). (૩) ગોળાકાર સિક્કો

**ચક્ર-યજ્ઞ** પું. [સં.] (લા.) પરમાર્થે સેવાભાવે રેંટિયો ચલાવી સૂતરનો વિનિયોગ કરવાની ક્રિયા [સાધન

**ચક્ર-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] ગ્રહોનું નિરીક્ષણ કરવાનું એક

**ચક્ર-યાન** ન. [સં.] પૈડાથી ચાલતું કોઈ પણ વાહન

**ચક્રવર્તિ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] ચક્રવર્તી રાજાપણું, સમ્રાટપણું

**ચક્રવર્તી** વિ., પું. [સં., પું.] સર્વત્ર જેની સત્તા વિજયપૂર્વક

હોય તેવો રાજા, સમ્રાટ, શહેનશાહ. (૨) પરમ વિજયી, 'ચૅમ્પિયન'

**ચક્રવર્તી-પદ** ન. [સં. चक्रवर्ति-पद; સં.માં इन्नन्त હોઈ સમાસમાં હ્રસ્વ इ; ગુ.માં સ્વતંત્ર રીતે મળતાં] જુઓ 'ચક્રવર્તિ-તા.'

**ચક્ર-વાક્** સ્ત્રી. [સં.] એક વાક્યમાંથી બીજું વાક્ય અને એમાંથી વાક્યોની પરંપરા ચાલે એવો વાગ્વિહાર—એ પ્રમાણે પ્રસંગો પણ બદલાતા રહે (જેમાં હાસ્યનું તત્ત્વ જરૂરી હોય.)

**ચક્રવાક** ન. [સં., પું.] (બતક વર્ગનું હંસને મળતું એક પક્ષી) જુઓ 'ચકવો.'

**ચક્રવાકી** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ચકવી.'

**ચક્ર-વાત, -તુ** પું. [સં.] વંટોળિયો (પવન)

**ચક્રવાલ** ન. [સં.] ગોળ ગોળ ઘૂમરા લેવાતા હોય એ પ્રકારનું સમૂહ-નૃત્ય. (નાટ્ય.) [હોય તેવું (વ્યાજ.) (ગ.)

**ચક્ર-વૃદ્ધિ** વિ. [સં.] મુદ્દલ સાથે વ્યાજનું પણ વ્યાજ ગણાતું

**ચક્ર-વેધ** પું. [સં.] ધનુર્વિદ્યાનો એક પ્રયોગ (જેમાં નિશાનો ફરતાં રહેતાં હોય તેઓમાંનું નિશ્ચિત એક વીંધવાનું હોય.)

**ચક્ર-વ્યૂહ** પું. [સં.] સૈનિકો સવારો વાહનો વગેરેની યુદ્ધ પ્રસંગે એવા પ્રકારની ગોઠવણી કરવામાં આવે કે જેમાં શત્રુના સૈન્યને ચારે બાજુથી ઘેરી લેવામાં આવે એવી રચના, ચકાવો, 'કૉર્ડન'

**ચક્રાકાર** પું., **ચક્રાકૃતિ** સ્ત્રી. [સં. चक्र + आ-कार, -आ-कृति] ગોળ આકાર. (૨) વિ. ગોળ આકારવાળું

**ચક્રાપત્તિ** સ્ત્રી. [સં + चक्र + आ-पत्ति] સાધનની સહાયથી સાધ્ય સિદ્ધ કર્યા પછી એ જ સાધ્યથી એ જ સાધનને સિદ્ધ કરવાની પ્રક્રિયા. (તર્ક.) [છે એવી સમજ

**ચક્રાભાસ** પું. [સં. चक्र + आ-भास] જાણે કે ચક્ર કે ગોળાકાર

**ચક્રાભાસી** વિ. [ + સં. आभासी પું.] ચક્ર કે ગોળાકાર છે એવો ખ્યાલ આપતું, 'સાઇક્લૉઇડ'

**ચક્રાયુધ** પું. [સં. चक्र + आयुध] (સુદર્શન ચક્ર જેમનું એક હથિયાર છે તેવા) વિષ્ણુ. (૨) શ્રીકૃષ્ણ

**ચક્રાર્ધ** ન. [સં. चक्र + अर्ध ] ગોળ આકૃતિનો અડધો ભાગ, અર્ધચક્ર

**ચક્રાવળ** ન. ઘોડાને થતો એક પ્રકારનો રોગ

**ચક્રાવો** જુઓ 'ચકરાવો.'

**ચક્રાસન** ન. [સં. चक्र + आसन] ગોળ આકારનું આસન. (૨) સ્થિર પાયા ઉપર ફરતી ખુરશી. (૩) એ નામનું એક યોગાસન. (યોગ.)

**ચક્રાંક** (ચક્રાઙ્ક) પું. [સં. चक्र + अङ्क] ચક્રનું નિશાન. (૨) વિ. જુઓ 'ચક્રાંકિત.'

**ચક્રાંકિત** (ચક્રાઙ્કિત) વિ. [સં. चक्र + अङ्कित] ચક્રનું જેને નિશાન કર્યું છે તેવું, જેણે શરીર ઉપર ચક્રમુદ્રા છાપી છે તેવું

**ચક્રાંગ** (ચક્રાઙ્ગ) પું. [સં. चक्र + अङ्ग] પૈડાં જેનું અંગ છે તેવું પ્રત્યેક વાહન. (૨) ચક્રવાક પક્ષી (ગુ.માં ન.)

**ચક્રાંશ** (ચક્રાંશ) પું. [સં. चक्र + अंश] વર્તુલનો કોઈ એક ભાગ. (૨) વર્તુલનો ૩૬૦ મો ભાગ, 'ડિગ્રી'

**ચક્રિત** વિ. [સં.] ચક્રાકાર, ગોળાકાર

**ચક્રી**[1] વિ., પું. [સં.] (જેની પાસે 'ચક્ર' છે તેવા) વિષ્ણુ. (૨) શ્રીકૃષ્ણ. (૩) ચક્રવર્તી, સમ્રાટ. (૪) કુંભાર

**ચક્રી**[2] સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ચકવી.'

**ચક્રીય** વિ. [સં.] ચક્રને લગતું. (૨) ચક્રની જેમ ક્રમ પ્રમાણે આવતું, 'સાઇક્લિક' [(ગ.)

**ચક્રીય ક્રમ** પું. [સં.] ચક્રપ્રકારનો ક્રમ, 'સાઇક્લિક ઑર્ડર.'

**ચક્રોક્તિ** સ્ત્રી. [સં. चक्र + उक्ति] જુઓ 'ચક્રવાક્.' (૨) અન્યોન્યાશ્રય પ્રકારનો દોષ. (કાવ્ય.)

**ચક્ષુ** સ્ત્રી. [સં. चक्षुस् ન.] આંખ, નેત્ર, નયન

**ચક્ષુ-ગમ્ય** વિ. [સં. चक्षुर्गम्य], **ચક્ષુ-ગોચર** વિ. [સં. चक्षु-र्गोचर પું.], **ચક્ષુ-ગ્રાહ્ય** વિ. [સં. चक्षुर्ग्राह्य] જેને આંખ જોઈ શકે તેવું, જ્યાંસુધી નજર પહોંચી શકે તેવું

**ચક્ષુ-દાન** ન. [સં. चक्षुर्दान] નેત્રદાન (બીજાના ઉપયોગમાં આવે એ માટે આંખ કપાવીને દાન કરવું એ)

**ચક્ષુરિંદ્રિય** (-રિન્દ્રિય) સ્ત્રી. [સં. चक्षुस् + इन्द्रिय ન., સંધિથી.] આંખની ઇંદ્રિય [(૨) અંધાપો, આંધળાપણું

**ચક્ષુ-દોષ** પું. [સં. चक्षुर्दोष] આંખની નજરમાં રહેલી ખામી.

**ચક્ષુ-રાગ** પું. [સં. चक्षू-राग] જુઓ 'ચક્ષૂરાગ.'

**ચક્ષુ-રોગ** પું. [સં. चक्षू-रोग] જુઓ 'ચક્ષૂ-રોગ.'

**ચક્ષુ-વિ(-વિં)દ્યા** સ્ત્રી. [સં. चक्षुर्विद्या] આંખને લગતું શાસ્ત્ર, 'ઑપ્ટિથૅલ્મૉલૉજી'

**ચક્ષુ-વિષય** પું. [સં. चक्षुर्विषय] આંખનો વિષય (જોવું એ)

**ચક્ષુ-હીન** વિ. [સં. चक्षूर्हीन] આંખ વિનાનું, આંધળું

**ચક્ષુઃશ્રવા** પું. [સં. चक्षुःश्रवाः] (આંખેથી સાંભળે છે એવી માન્યતાને કારણે) સર્પ

**ચક્ષુઃ-સ્પર્શ** પું. [સં.] આંખને અડવાની ક્રિયા

**ચક્ષુઃ-સ્પંદન** (-સ્પન્દન) ન. [સં.] આંખ ફરકવાની ક્રિયા

**ચક્ષૂ-રાગ** પું. [સં. चक्षुस् + राग. સંધિથી] આંખની લાલાશ. (૨) સામસામી આંખો મળતાં બતાવવામાં આવતો પ્રેમ

**ચક્ષૂ-રોગ** પું, [સં. चक्षुस् + रोग, સંધિથી] આંખનો રોગ

**ચખ** (-ખ્ય) સ્ત્રી. [સં. चक्षुस् > પ્રા. चक्खु] આંખ. (પદ્યમાં.)

**ચખણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાખવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ચાખવાની ક્રિયા [બહુ ગમે તેવા સ્વભાવનું

**ચખણું** વિ. [જુઓ 'ચાખવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] ચાખવું

**ચ-ખ-પ-લ-બ** ન. ['ચોખા પાલી બે'નું કાના માત્ર વિનાનું લખાણ] (લા.) તદ્દન અસ્પષ્ટતા

**ચખ-બેલડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચખ' + 'બેલડી.'] બે આંખોની જોડી. (પદ્યમાં.)

**ચખવવું** જુઓ 'ચાખવું'માં.

**ચખાચખી** સ્ત્રી. [રવા.] ક્લેશ, ઝઘડો, કુસંપ

**ચખાડવું** જુઓ 'ચાખવું'માં.

**ચખાર** પું. ['ચોર-ચખાર' એવો જોડિયો પ્રયોગ] ચોર. (૨) લુચ્ચો. (૩) દગલબાજ

**ચખાવું** જુઓ 'ચાખવું'માં.

**ચગ** (-ગ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચગવું.'] ટોચ. (૨) (લા.) મમત, હઠ, જિદ. (૩) હોંસ. [૦ પકડવું (રૂ. પ્ર.) મજબૂત રીતે પકડવું] ['ચગચગાટ.'

**ચગચગાટો** પું [જુઓ 'ચગચગવું' + ગુ. 'અટો' કૃ. પ્ર.] જુઓ

**ચગચગવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ચગચગાટ કરવો, બીજાની વાતમાં

કારણ વિના ખોટો રસ લેવો

**ચગચગાટ** પું. [જુઓ 'ચગચગવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ચગચગવું એ, કોઈની વાતમાં કારણ વિના પડી ખોટો રસ લેવો એ, ખોટી અર્થ વિનાની ચાડ કે સંભાળ

**ચગ-ડોળ** જુઓ 'ચક-ડોળ.'

**ચગદડિયાં** જુઓ 'ચકદડિયાં.'

**ચગદવું** સ. ક્રિ. [રવા.] પગના પંજા નીચે દબાય એમ કચરવું—ચાંપવું. (૨) (લા.) વધ કરવો, કચરી મારી નાખવું. **ચગદાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચગદાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચગદં-ચગદા** (ચગદમ્-ચગદા) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ચગદવું'-દ્વારા દ્વિર્ભાવ.] ચગદાચગદી—દબાય એમ ચાંપવા-કચરવામાં આવે એમ

**ચગદા-ચગદી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચગદવું' દ્વારા-દ્વિર્ભાવ. +ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] પગના પંજાઓથી દબાવી ચાંપવા-કચરવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) સખત ભીડ

**ચગદાવવું, ચગદાવું** જુઓ 'ચગદવું'માં. [સુરવાલ

**ચગદી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચગદું'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) ટૂંકી

**ચગદું** જુઓ 'ચકતું.' [(સાળુનો).

**ચગદો** પું. [જુઓ 'ચગદું.'] લાટામાંથી કાપેલો ટુકડો

**ચગદોળવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ચગદવું'-નો વિકાસ.] જુઓ 'ચગદવું.' **ચગદોળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચગદોળાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ

**ચગદોળાવવું, ચગદોળાવું** જુઓ 'ચગદોળવું'માં.

**ચગર** પું. [ફા. ચઘર્] જુઓ 'ચઘર.'

**ચગલી-ગોટો** પું. સોરઠ તરફ રમવામાં આવતી એક રમત

**ચગલો** પું. [જુઓ 'ચગો' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] પાળિયો, પાવળિયો, 'હીરો-સ્ટોન'

**ચગવું** અ. ક્રિ. આકાશમાં ઊંચે સ્થિરતાથી ઊડવું (પતંગનું). (૨) (લા.) આનંદના ઉત્સાહમાં આવી જવું. (૩) રંગ જામવો. (૪) રોષમાં ભળભળાટ કરવો. **ચગાવું** ભાવે.,ક્રિ. **ચગાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચગળવું** સ. ક્રિ. મોઢાના રસથી પલાળીને ખાવું. **ચગળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચગળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [વધતાં ગોઠાં

**ચગળા** પું., બ.વ. ચૂરમું ખાંડ્યા પછી ચાળતાં ચાળણીમાં

**ચગળાવવું, ચગળાવું** જુઓ 'ચગળવું'માં.

**ચગાવવું, ચગાવું** જુઓ 'ચગવું'માં. [એક પ્રકાર

**ચગી, ૦મોથ** (-થ્ય) સ્ત્રી. એ નામનો એક છોડ, મોથનો

**ચગુ,-ગું** વિ. [જુઓ 'ચગવું' + ગુ.'ઉ'-'ઉં' કૃ. પ્ર.] ચગનારું. (૨) (લા.) ચંચળ, ચતુર, અણસારા માત્રમાં સમજી જનારું

**ચગો** પું. [જુઓ 'ચગું.'] (લા.) જુઓ 'ચગલો.'

**ચઘર** પું. [ફા.] એક પ્રકારનો ઘોડો

**ચચડમાર** પું. કપૂરના જેવી વાસવાળો એક છોડ

**ચચડવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ચામડી ઉપર બળતરા થવા ઝીણી ઝીણી ફોલ્લી થઈ આવવી (જેમાંથી પાણી ઝરે)

**ચ(૦ણ)ચણવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ચામડી ઉપર બળતરા થવી. (૨) (લા.) મનમાં દુઃખ થવું. (૩) રોષે ભરાવું, ગુસ્સે થવું, કોપવું. **ચ(૦ણ)ચણાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચ(૦ણ)ચણાટ** પું. [જુઓ 'ચ(૦ણ)ચણવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ચણચણવું એ

**ચ(૦ણ)ચણાવવું** જુઓ 'ચ(૦ણ)ચણવું'માં. (૨) ગરમ થતાં ચોટે એમ કરવું-ચોટવા દેવું

**ચચર-ગટ** વિ. પોચું નહિ તેવું, અક્કડ, મજબૂત (સામાન્ય રીતે દોઢ-બે વર્ષના બાળકનું વિશેષણ) (ન.મા.)

**ચ(૦ર)ચરવું** અ. ક્રિ. [રવા.] (ચામડી ઉપર) બળતરા થવી, દાઝ જેવું લાગવું. **ચ(૦ર)ચરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચ(૦ર)ચરાટ** પું., -ટી સ્ત્રી. [જુઓ 'ચ(૦ર)ચરવું' + ગુ. 'આટ'-'આટી' કૃ. પ્ર.] ચચરવાની અસર (ચામડી ઉપરની), બળતરા કે દાઝ જેવો અનુભવ

**ચ(૦ર)ચરાવવું** જુઓ 'ચ(૦ર)ચરવું'માં.

**ચચરાં** ન., બ.વ. ભાવનું આકરા થવાપણું

**ચચરું** વિ. સહેજ ખરબચડું

**ચચવાળવું** સ. ક્રિ. [રવા.] પોચે હાથે ખંજોળવું

**ચચળવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ચલાવવું, ફેરવવું. (૨) (લા.) કટાક્ષ કરવો. **ચચળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચચૂકો,-ડો**[1] પું. [સં. ચિઞ્ચા સ્ત્રી. આંબલી] આંબલીનો ઠળિયો, કચૂકો

**ચચૂકો,-ડો**[2] પું. [રવા.] ચિચૂડો [નામની એક રમત

**ચચૂડો-ચેવડો** પું. [જુઓ 'ચચૂડો[2]' + 'ચેવડો.'] (લા.) એ

**ચચેડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] 'ચડ ચડ' થવા દેવું, છમકાવવું. **ચચેડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચચેડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચચેડાવવું, ચચેડાવું** જુઓ 'ચખેડવું'માં.

**ચચેંડો** (ચચેંડો) પું. પંડોળું (એક શાક)

**ચચોડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] (સૂકી વસ્તુ) ચૂસવી. **ચચોડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચચોડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચચોડાવવું, ચચોડાવું** જુઓ 'ચચોડવું'માં.

**ચચ્ચર** પું. ગંદવાડો

**ચચ્ચર-બકોર** ક્રિ. વિ, [રવા.] જાહેરમાં બૂમ પાડીને

**ચચ્ચાર** વિ. [જુઓ 'ચાર,[2]'-દ્વિર્ભાવ.] ચાર ચાર

**ચચ્ચા-સિત્તરી** પું. એક પ્રકારનો ઘોડો

**ચચ્ચો** પું. [સં.-'ચ' દ્વિર્ભાવ] ચકાર, 'ચ' વર્ણ કે વ્યંજન

**ચચ્ચો-ચચ્ચો** પું. [રવા.] (લા.) ગાળ, અપશબ્દ

**ચટ**[1] પું. [સં.] શ્રાદ્ધાદિ ક્રિયા વખતે દેવ વગેરેના પ્રતીક તરીકે મુકાતી ગાંઠવાળી દાભની સળી

**ચટ**[2] (-ટ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] (લા.) ખંત, કાળજી. (૨) જિજ્ઞાસા.

**ચટ**[3] ક્રિ.વિ. [રવા.] એકદમ, જલદી. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) ખાઈ જવું, ગળી જવું. (૨) મારી નાખવું. (૩) હિસાબમાં ગોટાળો કરવો. **૦દઈને, ૦લઈને** (રૂ. પ્ર.) ઝટ, તરત, એકદમ]

**ચટક**[1] (-ક્ય) સ્ત્રી. [રવા.] લાગણી, ચાનક, (૨) માઠું લાગવું એ, ખટકો. (૩) ચટકો, ડંખ. (૪) લહેજત, સ્વાદ

**ચટક**[2] વિ. [લાલ ઘેરો રંગ બતાવવા 'લાલ ચટક' રૂ. પ્ર.] ચળકતું ઘેરું. (૨) સ્ત્રી. ચમક, કાંતિ

**ચટક-ચાલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચટક[2]' + 'ચાલ.[2]'] ઠમકાવાળી પગની ગતિ

**ચટક-ચાંદની** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચટક[2]' + 'ચાંદની.'] (લા.) ચટક મટક કરનારી સ્ત્રી, ઘણી સ્વરૂપવાન સ્ત્રી

**ચટકતું[૧]** વિ. [જુઓ 'ચટક,[૧]'-ના.ધા. + 'તું' વર્ત. કૃ.] ચટક ચટક કરતું

**ચટકતું[૨]** વિ. [જુઓ 'ચટક[૨];'-ના. ધા. + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] ચટકદાર, દીપતું, શોભતું, ભભકાદાર. (૨) (લા.) નખરાંખાજ

**ચટક-ભટક** ન. [જુઓ 'ચટક[૧]'નો દ્વિર્ભાવ.] (લા.) ઠેકડા મારવા એ. (૨) દોહવા ન દેવું એ

**ચટક-મટક** (ચટકય-મટકય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચટક[૨]'-દ્વિર્ભાવ.] (લા.) વરણાગિયા-વેડા. (૨) ખોટો ડોળ [વરણાગિયું

**ચટક-મોજડી** વિ. [જુઓ 'ચટક[૨]' + 'મોજડી.'] (લા.)

**ચટકલું** ન. યુક્તિ. (૨) પ્રપંચ, માયા

**ચટકવાઈ** સ્ત્રી. ઉતાવળ, ત્વરા

**ચટક(કા-)વું[૧]** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ચટકો,'-ના. ધા.] ડંખની અસર થવી. (૨) (લા.) ચટકો લાગવો, દુઃખ થવું. **ચટકાટવું, ચટકાવવું[૧]** પ્રે., સ.ક્રિ. [સ. ક્રિ.

**ચટકવું[૨]** અ. ક્રિ. દીપવું. પ્રકાશવું. **ચટકાવવું[૨]** પ્રે.,

**ચટકંતું[૧-૨]** (ચટકન્તું) જુઓ 'ચટકતું.[૧-૨]' [પજવણી

**ચટકા-ચૂંટિયો** પું. [જુઓ 'ચટકો' + ચૂંટિયો.'] (લા.)

**ચટકાટવું** જુઓ 'ચટકવું'માં.

**ચટકાર** વિ. હોશિયાર, ચાલાક. (૨) સ્વાદિષ્ઠ, સ્વાદવાળું

**ચટકારી** સ્ત્રી. ચપળતા, ચંચળતા [ચળકાટ, ઝગારો

**ચટકારો[૧]** પું. [જુઓ 'ચટકવું[૧]' + ગુ. 'આરો' કૃ. પ્ર.]

**ચટકારો[૨]** પું. [જુઓ 'ચટકવું[૧]' + ગુ. 'આરો' કૃ. પ્ર.] તીખી ચીજ ખાતાં જીભમાં થતો ચડચડાટ

**ચટકાવવું[૧-૨]** જુઓ 'ચટકવું[૧-૨]'માં.

**ચટકાવું** અ.ક્રિ. [રવા.] જુઓ 'ચટકવું.[૧]'

**ચટકાશીર** પું. [જુઓ 'ચટકો' દ્વારા.] (લા.) પીપરી-મૂળના ગંઠોડા [વાળું, લાગણી થઈ છે તેવું

**ચટકાળું** વિ. [જુઓ 'ચટકો' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] ચટકા-

**ચટકી[૧]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચટક[૧]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] તીવ્ર લાગણી (હર્ષની કે શોકની). (૨) મોહિની, ભૂરકી

**ચટકી[૨]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચટક[૨]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચમક, કાંતિ, તેજરેખા

**ચટકી-દાર[૧]** વિ. [જુઓ 'ચટકી[૧]' + ફા. પ્રત્યય.] તીખા તમતમતા સ્વાદવાળું. (૨) સ્વાદિષ્ઠ. (૩) રીસ ચડાવનારું. (૪) મનમાં ડખે એવું

**ચટકી-દાર[૨]** વિ. [જુઓ 'ચટકી[૨]' + ફા. પ્રત્યય.] ચમક-વાળું. (૨) ચિત્તાકર્ષક, રંગીલું

**ચટકી-માછલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચટકી[૨]' + 'માછલી.'] (લા.) સ્ત્રીઓનું પગમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું

**ચટકીલું[૧]** વિ. [જુઓ 'ચટક[૧]' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] જુઓ ચટકીદાર.[૧]' ['ચટકી-દાર.[૨]'

**ચટકીલું[૨]** વિ. [જુઓ 'ચટક[૨]' + ગુ. 'ઈલું' ત.પ્ર.] જુઓ

**ચટકું[૧]** ન. [જુઓ 'ચટકવું[૧]' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] ડંખ. (૨) (લા.) દુઃખ. (૩) પ્રભાવ, અસર

**ચટકું[૨]** ન. [જુઓ 'ચટકવું[૨]' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] પ્રકાશ, તેજરેખા. (૨) સુખનો અંશ

**ચટકો** પું. [જુઓ 'ચટકું.[૧]'] દંશ, ડંખ. (૨) (લા.) દુઃખની તીવ્ર લાગણી. (૩) કામ કરવાની તીવ્ર લાગણી. (૪) સ્વાદ, લિજ્જત. (૫) ગુસ્સો. (૬) મહેણું. [૦ ચડ(-ઢ)વો, ૦ લાગવો (રૂ. પ્ર.) ગુસ્સે થવું. (૨) સ્વાદ લાગવો. ૦ દેવો, ૦ ભરવો, ૦ મારવો (રૂ.પ્ર.) ડંખ મારવો. (૨) દુઃખની લાગણી કરાવવી]

**ચટ(-ટા, -ટો)ચટ** ક્રિ. વિ. [રવા.] ઝટપટ, તરતાતરત

**ચટડું** વિ. [જુઓ 'ચાટવુ' દ્વારા.] મીઠું મીઠું ચાટવાની તીવ્રતાવાળું, સ્વાદ માટે જ ખાનારું

**ચટણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાટવું + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] (લા.) મરચાંનો ભૂકો. (૨) મરચાં સાથે બીજી સ્વાદિષ્ઠ ચીજો કોથમીરી અને ધાણાજીરું વગેરે વાટી કરવામાં આવેલું ચાટણ. [૦ કરવી, ૦ કરી ના(-નાં)ખવી (રૂ. પ્ર.) શેષ ન રહે એમ ખર્ચી નાખવું. ૦ થઈ જવું (રૂ. પ્ર.) નિઃશેષ રીતે ખલાસ થઈ જવું. **૦માં કાઢી ના(-નાં)ખવું, ૦માં ન લેવું** (રૂ. પ્ર.) લેખામાં કે ગણતરીમાં ન લેવું. **૦માં જવું** (રૂ.પ્ર.) ઉપલક ખરચાઈ જવું. (૨) લેખામાં ન લેવાવું]

**ચટણી-ખાઉ** વિ. [જુઓ 'ચટણી' + 'ખાવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] ચટણી ખાવાનું શોખીન. (૨) પું. જુઓ 'ચટણો.'

**ચટણું** વિ. [જુઓ 'ચાટવું' + ગુ. 'અણું' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ચટડું.'

**ચટણો** વિ., પું. [જુઓ 'ચટણી.'] (લા.) (ચટણી ખાવાના શોખને કારણે મજાકમાં) મહારાષ્ટ્રનો વતની

**ચટપટ** સ્ત્રી. [રવા.] જુઓ 'ચટપટી.' (૨) ક્રિ. વિ. ઝટપટ તાબડતોબ

**ચટપટવું** અ.ક્રિ. [રવા.] ચટપટી થવી

**ચટપટાટ** પું. [જુઓ 'ચટપટવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ચટ-પટવાની ક્રિયા, ચટપટી [પટાવાળું

**ચટપટિત** વિ. [જુઓ 'ચટાપટા' + સં. इत ત. પ્ર.] ચટા-

**ચટપટિયું** વિ. [જુઓ 'ચટપટવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ચટપટી કરનારું કે અનુભવનારું

**ચટ(-ટા)પટી** સ્ત્રી. [જુઓ ચટ-પટવું + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] પ્રબળ ઇંતેજારી, આતુરતા, ઉત્સુકતા. (૨) (લા.) ગભરાટની લાગણી. (૩) ચિંતા, ફિકર. ૦ થવી, ૦ લાગવી (રૂ. પ્ર.) ઉત્સુકતા થવી] ['ચટપટિયું.'

**ચટપડું** વિ. [જુઓ 'ચટપટવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] જુઓ

**ચટપટે-દાર** વિ. [જુઓ 'ચટા-પટા' + ફા. પ્રત્યય.] ચટા-પટાવાળું, ચટપટિત

**ચટર-પટર** ક્રિ વિ. [અનુ.] પરચૂરણ, છૂટક [થવી

**ચટવટવું** અ. ક્રિ. સહેજ બળતરા થવી, પીડાની લાગણી

**ચટવું** અ. ક્રિ. દિલ ઉપર ચોટ લાગવી. [ચટી જવું (રૂ. પ્ર.) હૃદયમાં સખત લાગી આવવું] [(વહાણ.)

**ચટા** પું., બ.વ. માથાવડને પરમણ સાથે બાંધવાના બંધ.

**ચટાઈ** સ્ત્રી. [હિં.] સાદડી

**ચટાક-ચટ, ચટાક-ચટાક** ક્રિ. વિ. [રવા.] સપાટ ચાખડી વગેરે પહેરી ચાલતાં અવાજ થાય એમ. (૨) આંગળી-ઓનો ચાલતાં અવાજ થાય એમ

**ચટાકો** પું. [રવા.] તીવ્ર માનસિક લાગણી, ચટકો. [૦ ચડ(-ઢ)વો ૦ લાગવો (રૂ. પ્ર.) રોષે ભરાવું, રીસ કરવી]

**ચટાચટ** જુઓ 'ચટ-ચટ.'

**ચટાચટી** સ્ત્રી. [+ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઠાઠમાઠ, ડોળડમાક

**ચટાડવું** જુઓ 'ચાટવું'માં.' [**મોં ચટાડવું** (મોં-) (રૂ. પ્ર.) છૂટ આપવી, મોંએ ચડાવવું. (૨) અપમાનની સાથે માન આપતા હોય એવું વર્તન કરવું]

**ચટા(-ટ્ટા)ન** સ્ત્રી. [હિં. ચટાન] પથ્થરની પહોળી શિલા. (૨) ચપટ સપાટીવાળો બેઠો ખડક

**ચટા-પટા** પું., બ.વ. [જુઓ 'પટો,'-દ્વિર્ભાવ.] ભિન્ન ભિન્ન રંગના ઊભા પટાનો આકાર

**ચટાપટી** જુઓ 'ચટપટી.'

**ચટાવવું** જુઓ 'ચટવું'માં. (૨) ધાર કાઢવી. (૩) ઉડાવી નાખવું. (૪) (લા.) લાંચ-આપવી

**ચટિય(-યે)ણ** (ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચટિયું' + ગુ. 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચટિયા સ્વભાવની સ્ત્રી

**ચટિયાં-પટિયાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'પટિયાં'-દ્વિર્ભાવ.] માથા ઉપર પટિયાં પાડ્યાં હોય એ. (૨) (લા.) ટાપટીપ

**ચટિયું** વિ. [જુઓ 'ચટ[2]' + ગુ. 'ઇયું.' ત. પ્ર.] ચટવાળું. (૨) જિદ્દી, હઠીલું

**ચટિયેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'ચટિયણ.'

**ચટીલું** વિ. [જુઓ 'ચટ' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] જુઓ 'ચટિયું.'

**ચટૂકલું** ન. દૃષ્ટાંતરૂપ ટુચકો

**ચટૂકડું** વિ. [જુઓ 'ચાટવું' દ્વારા.] જુઓ 'ચટકું.'

**ચટો** પું. [જુઓ 'ચટ[1]' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] ધૂળ માટી રેતી કાંકરી વગેરેનું ઘનમાપ કાઢવા માટે કરેલો ચોરસ કે લંબચોરસ ઢગલો

**ચટોકડું** વિ. અકરાંતિયું

**ચટોચટ(-ટ)** ક્રિ.વિ. (કાંઈ પણ બચે નહિ તે રીતે ઉપાડ થઈ જાય એમ) તાબડતોબ, જલદી

**ચટ્ટાન** જુઓ 'ચટાન.'

**ચડ[1](-ઢ)** (-ડ્ય,-ઢ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચડ(-ઢ)વું.'] ચડવું એ

**ચડ[2]** સ્ત્રી. ['ડ'નું શુદ્ધ મૂર્ધન્ય ઉચ્ચારણ (સૌ.)] જિદ્દ, હઠ, મમત. [**-ડે ભરાવું** (રૂ. પ્ર.) જિદ્દ પકડવી, હઠીલા બનવું]

**ચડ[3]** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ચરડ' 'ચરડ' એવા અવાજથી (કપડું ફાટવાનો)

**ચડ(-ઢ)-ઊતર** (ચડ્ય (-ઢ્ય)-ઊતર્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચડ(-ઢ)વું' + 'ઊતરવું.'] ચડવું ઊતરવું એ, ચડાઊતરી

**ચડ(-ઢ)-ઊતરિયું** વિ. [ + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ચડ-ઊતર થયા કરે તેવું. (૨) નાનાથી લઈ મોટું એવા ક્રમનું

**ચડ-કારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચડ[2]' દ્વારા.] કામ પોતાનું જ છે એવી લાગણીથી એ કરવાની તીવ્રતા

**ચડકો** પું. [રવા.] 'ચડ' એવો અવાજ. (૨) (લા.) રીસ, ક્રોધ

**ચડ(-ઢ)-ખાઉ** વિ. [ 'ચડવું કે ખાઉં' એવી ઉતાવળી લાગણીવાળું] (લા.) યોગ્ય સમય સુધી રાહ ન જોનારું, અધીરું

**ચડ(-ઢ)-ગત** (ચડ્ય(-ઢ્ય)-ગત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચડ[1]' + સં. गति] ભાવમાં ઉછાળો આવવો એ, ભાવ-ઉછાળો. (૨) ચડત, નિકાસ

**ચડ ચડ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ચરડ ચરડ' એવા અવાજથી

**ચડચડવું** અ. ક્રિ. [રવા.] (લાકડું ભંગાતાં-કપડું ફડાતાં વગેરે પ્રસંગે) 'ચડ ચડ' અવાજ થવો

**ચડચડાટ** પું. [જુઓ 'ચડચડવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] 'ચડ ચડ' એવો અવાજ

**ચડચડિયું** વિ. [જુઓ 'ચડચડવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] 'ચડ ચડ' થાય એવું

**ચડડ, ૦ ડ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ચડડ' એવા અવાજથી

**ચડ(-ડા,-ઢ,-ઢા)ણ** ન. [જુઓ 'ચડ(-ઢ)વું' ગુ. 'અણ'-'આણ' કૃ. પ્ર.] ઊંચે ચડવાનો ઢોળાવ, ચડાવ

**ચડ(-ઢ)તર** ન. [જુઓ 'ચડવું' + ગુ. 'તર' કૃ. પ્ર.] સ્થાવર વગેરે મિલકત ઉપર આવતો વધારાનો ખર્ચ

**ચડ(-ઢ)તી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચડ(-ઢ)વું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચડયે જતી દશા, ઉન્નતિ, અભ્યુદય, આબાદી, ઉત્કર્ષ

**ચડ(-ઢ)તી-પડતી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચડ(-ઢ)તી' + 'પડતી.'] ઉન્નતિ અને અવનતિ, ઉત્કર્ષ અને અપકર્ષ

**ચડપ, ૦ ચડપ** ક્રિ. વિ. [રવા.] ઝડપથી, ઉતાવળથી, ત્વરાથી

**ચડપવું** સ. ક્રિ. [રવા.] 'ચડપ' કરી ઊંચકી લેવું. **ચડપાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચડપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચડપાટવું** સ. ક્રિ. [રવા.] સપાટાબંધ ખાઈ જવું. (૨) (લા.) તફડાવવું, ચોરી કરી લઈ જવું

**ચડપાવવું, ચડપાવું** જુઓ 'ચડપવું'માં.

**ચડપિયું** વિ. [જુઓ 'ચડપવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] ચડપી લેનારું

**ચડપો-ચડપ** જુઓ 'ચડપ ચડપ.'

**ચડફડાટ** પું. [રવા.] ચડભડાટ

**ચડ-બ(-ભ)ડ** (ચડ્ય-બ(-ભ)ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચડભડવું.'] જુઓ 'ચડ-ભડ.'

**ચડબ(-ભ)ડિયું** વિ. [જુઓ 'ચડબડિયું.' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ચડભડિયું.'

**ચડ-ભડ** (ચડ્ય-ભડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચડભડવું.'] ચડભડવું એ, તીવ્ર બોલાચાલી, વઢવાડ, તકરાર

**ચડભડવું** અ. ક્રિ. [રવા.] બોલાચાલી-પૂર્વક ઝઘડો થવો-કરવો. **ચડભડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચડભડાટ** પું., -ટી સ્ત્રી. [જુઓ 'ચડ-ભડવું' + ગુ. 'આટ'-'આટી' કૃ. પ્ર.] ચડભડવાની ક્રિયા, ભારે બોલાચાલી. (૨) (લા.) મનદુઃખ

**ચડભડાવવું** જુઓ 'ચડભડવું'માં.

**ચડભડિયું** વિ. [જુઓ 'ચડભડવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ચડભડાટ કરનારું, વઢકણું, બાધકણું, ઝઘડાખોર, તકરારી

**ચડ(-ઢ)-ભંભોટિયો** (-ભમ્ભોટિયો) પું. [જુઓ 'ચડવું' + 'ભંભો' દ્વારા.] નાળચેથી ફૂંક મારતાં પાણી બહાર આવે તેવો માટીનો ઘડો

**ચડ-વડ** (ચડ્ય-વડ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] ચાલવાની એક રીત

**ચડ(-ઢ)વી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચડવું' દ્વારા.] ભાડું વધારવાની ક્રિયા

**ચડ(-ઢ)વું** અ. ક્રિ. [દે. પ્રા. चड; મહાપ્રાણ તત્ત્વ પાછળથી જૂ. ગુ.માં ઉમેરાયું] નીચાણ તરફથી ઊંચાણ તરફ જવું. (૨) ઉપર મુકાવું. (૩) ઊંચી પાયરીએ જવું. (૪) (ઘોડા વગેરે ઉપર) સવાર થવું. (૫) (કિંમતમાં) વધારો થવો. (૬) હુમલો લઈ જવો. (૭) (પેટમાં) ફુલાવો થવો. (૮)

રંધાવું, બફાવું. (૯) મદમાં આવવું. (૧૦) ઈર્ષ્યાપાત્ર થવું. (૧૧) (કપડાં વગેરેનું) સંકોચાવું. (૧૨) (કોઈ પણ કામ કરતાં) અટકવું કે (કામ) શરૂ કરવું. (૧૩) (નૈવેદ્ય તરીકે) ધરાવું. (૧૪) વૃદ્ધિ થવી, વધવું. (૧૫) નશાની અસર થવી. (૧૬) ઉશ્કેરાવું. [**ચડી(-ઢી) આવવું** (રૂ. પ્ર.) હુમલો લઈ આવવો. **ચડી(-ઢી) જવું** (રૂ.પ્ર.) હુમલો લઈ જવો. (૨) પાકી જવું. (૩) કરાતાં બાકી રહેવું. **ચડી(-ઢી) બેસવું** (-બૅસવું) (રૂ.પ્ર.) મર્યાદા મૂકી વરતવું, સિરજોરી કરવી. **ચડી(-ઢી) રહેવું** (-રૅ:વું) (રૂ. પ્ર.) ટાઢે મરી જવું. (૨) પાકીને લોથ થઈ જવું. **ચડચે(-ઢચે) ઘોડે** (રૂ.પ્ર.) હદ કરતાં વધારે પડતી ઉતાવળ કરીને. **ચડી(-ઢી) વાગવું** (રૂ. પ્ર.) મર્યાદા સાચવવી. **દહાડા ચડ(-ઢ)વા** (દા:ડા-) (રૂ. પ્ર.) ગર્ભ રહેવો. **દિવસ ચડ(-ઢ)વો** (રૂ. પ્ર.) સૂર્યનો પ્રકાશ વધતો થવો.] **ચડા(-ઢા)વું** ભાવે., ક્રિ. **ચડા(-ઢા)વવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચ(૦ર)ડવો** પું. માટીનો નાનો કળશો, ઉલેચણું. [**ગાંડ વગરનો ચડ(૦ર)વો** (રૂ. પ્ર.) ઢંગધડા વિનાનું માણસ]

**ચડસ** પું. ઈર્ષ્યા, અદેખાઈ. (૨) મમત, જિદ્દ, હઠ, દુરાગ્રહ. [**-સે ચડ(-ઢ)વું** (રૂ. પ્ર.) હઠ કરવી] ['ચડસ.'

**ચડસાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચડસ' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] જુઓ

**ચડ(-ઢ)વૈયો** પું. [જુઓ 'ચડ(-ઢ)વું' + ગુ. 'ઐયો' કૃ. પ્ર.] ચડનાર માણસ

**ચડસાચડસી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચડસ.' –દ્વિર્ભાવ+ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] શત્રુતા ભરેલી હરીફાઈ. (૨) (લા.) વિરોધ. (૩) હૂંસાતૂંસી

**ચડસી** સ્ત્રી. પાણી ભરવાની ચામડાની બોખ

**ચડસીલું** વિ. [જુઓ 'ચડસ' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.], **ચડસુ** વિ. [ + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] ચડસ-ભરેલું

**ચડ(-ઢ)સુ** ન. [જુઓ 'ચડવું' દ્વારા.] પાણી ઊંચે ચડાવવાનું યંત્ર, ઢીંકવો. (૨) સૂપડા જેવી માટીની મોટી પરનાળ, ચોપાળી [ઉલ્લભ દ્વારા] જુઓ 'ચડસીલું.'

**ચડસૂલું** વિ. [જુઓ 'ચડસ'+ ગુ. 'ઊલું' ત. પ્ર. (અપ.

**ચડા(-ઢા)(૦વ)** પું. [જુઓ 'ચડ(-ઢ)વું' + ગુ. 'આવ' કૃ.પ્ર.] ઊંચો ઓછા ઢોળાવવાળો માર્ગ, ચડાણ

**ચડા(-ઢા)ઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચડ(-ઢ)વું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] હુમલો કે હલ્લો લઈ જવાની ક્રિયા, 'ઇન્વેઝન'

**ચડા(-ઢા)ઈ-ખોર** વિ. [ + ફા. પ્રત્યય] વારંવાર હલ્લો લઈ જનાર

**ચડા(-ઢા)ઉ** વિ. [જુઓ 'ચડ(-ઢ)વું + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] ચડાવ્યું ચડી જાય તેવું, ફુલણજી. (૨) (લા.) ભંભેરણીથી ઝટ ગુસ્સે થઈ જનારું. [**૦ ઢોલ, ૦ દેવ, ૦ દેવડું ૦ ધનેડું** (રૂ. પ્ર.) ફૂલણ સ્વભાવનું]

**ચડા(-ઢા)-ઊતરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચડ(-ઢ)વું' + 'ઊતરવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ચડ-ઊતર.'

**ચડા(-ઢા)-ચડ(-ઢ)** (-ડ્ય,-ઢ્ય), **-ડી(-ઢી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચઢવું,' -દ્વિર્ભાવ, +ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] વારંવાર ચડ-ઊતર કરવાપણું. (૨) (લા.) સરસાઈ માટેની સ્પર્ધા

**ચડા(-ઢા)ણ** જુઓ 'ચડણ.'

**ચડાપ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ચટ' દઈને તરત જ, ઝડપથી

**ચડા(-ઢા)મ(-વ)ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચડ(-ઢ)વું'+ ગુ. 'આમ-(-વ)ણી' ત. પ્ર.] જુઓ 'ચડાવણી.' [ઈર્ષ્યાળુ

**ચડામું** વિ. [જુઓ 'ચડ[2]' દ્વારા.] ચડથી — અંટસથી ભરેલું,

**ચડાયો** પું. [જુઓ 'ચાડું' દ્વારા.] કપાસ પીલવાના દેશી ચરખાના કરેડા પાછળ રાખવામાં આવતું લાકડું

**ચડા(-ઢા)વ** જુઓ 'ચડા.'

**ચડા(-ઢા)વણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચડા(-ઢ)વવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ઉશ્કેરણી

**ચડા(-ઢા)વવું** જુઓ 'ચડવું'માં. (લા.) ઢીંચવું (દારૂ વગેરે). (૩) ધાર કાઢવી. (૪) પેચ ફેરવી બેસાડવા. [**ચડા(-ઢા)વી મારવું** (રૂ. પ્ર.) ઉશ્કેરી મૂકવું]

**ચડા(-ઢા)વા** પું., બ. વ. [જુઓ 'ચડાવો.'] ગાડાની નીચેના ભાગમાં મથાળું સરખું રાખવા રાખવામાં આવતા સીસમના સોટા. (૨) દેવ દેવી વગેરેને નૈવેદ્ય વગેરે ધરવાની ક્રિયા

**ચડા(-ઢા)વું** જુઓ 'ચડવું'માં.

**ચડા(-ઢા)વો** પું. [જુઓ 'ચડા(-ઢા)વવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઉપરની કક્ષામાં ચડાવવાની ક્રિયા. (૨) કિંમતમાં વધારો થવો કે બોલવો. (૩) કપડું મેલું ન થાય એ માટે માથા-વટીનું કપડું. (૪) સાડી કે સાડલો ટૂંકો પડતાં ઉમેરવામાં આવતું કાપડ [એકબીજાથી વધુ

**ચડિ(-ઢિ)યાતું** વિ. [જુઓ 'ચડ(-ઢ)વું' દ્વારા.] ગુણ-લક્ષણમાં

**ચડી** જુઓ 'ચડ્ડી.'

**ચડી-ચૂપ** ક્રિ.વિ. [રવા.] વદન ચૂપ

**ચડી-ચોટ** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ચડ(-ઢ)વું' + 'ચોટવું.'] (લા.) સપાટાબંધ, જલદી. (૨) ખૂબ. (૩) ભયંકર રીતે

**ચડી-માર** વિ.,પું. [હિં. ચિડિમાર] ચકલાં મારનાર (માણસ)

**ચડીલું** વિ. [જુઓ 'ચડ[2]' + ગુ. 'ઈલું' ત.પ્ર.] ચડે ભરાયેલું, જિદ્દી, હઠીલું

**ચડે(-ડે)-ચા(-ટા)ટ** પું. [રવા.] 'ચડડ' કે 'ચરર' એવો અવાજ

**ચડ્ડ** જુઓ 'ચડ.[2]'

**ચડ્ડી** સ્ત્રી. [કાનડી.] અડધું પાટલૂન. (૨) જાંઘિયો

**ચઢ** (-ઢ્ય) જુઓ 'ચડ.[1]'

**ચઢ-ઊતર** (ચઢ્ય-ઊતરચ) જુઓ 'ચડ-ઊતર.'

**ચઢ-ઊતરિયું** જુઓ 'ચડ-ઊતરિયું.'

**ચઢ-ખાઉ** જુઓ 'ચડ-ખાઉ.'

**ચઢ-ગત** (ચઢ્ય-ગત્ય) જુઓ 'ચડ-ગત.'

**ચઢ(-ઢા)ણ** જુઓ 'ચડણ.'

**ચઢતર** જુઓ 'ચડતર.'

**ચઢતી** જુઓ 'ચડતી.'

**ચઢતી-પડતી** જુઓ 'ચડતી-પડતી.'

**ચઢવી** જુઓ 'ચડવી.'

**ચઢવું** જુઓ 'ચડવું.'

**ચઢવો** પું. એડીવાળો જોડો

**ચઢ-ભંભોટિયો** (-ભમ્ભોટિયો) જુઓ 'ચડ-ભંભોટિયો.'

**ચઢવૈયો** જુઓ 'ચડવૈયો.'

**ચઢસું** જુઓ 'ચડસું.'

**ચઢા(૦વ)** જુઓ 'ચડા.'

**ચઢાઈ** જુઓ 'ચડાઈ.'

**ચઢાઈ-ખોર** જુઓ 'ચડાઈ-ખોર.'
**ચઢાઉ** જુઓ 'ચડાઉ.'
**ચઢા-ઊતરી** જુઓ 'ચડા-ઊતરી.'
**ચઢા-ચઢ** (-ઢય), **-ઢી** જુઓ 'ચડા-ચડ,-ડી.'
**ચઢાણ** જુઓ 'ચડણ.'
**ચઢામ(-વ)ણી** જુઓ 'ચઢાવણી.'
**ચઢાવ** જુઓ 'ચડાવ.'
**ચઢાવણી** જુઓ 'ચડાવણી.'
**ચઢાવવું,** જુઓ 'ચડવું'માં.
**ચઢાવા** જુઓ 'ચડાવા.'
**ચઢાવું** જુઓ 'ચડવું'માં.
**ચઢાવો** જુઓ 'ચડાવો.'
**ચઢિયાતું** જુઓ 'ચડિયાતું.'
**ચણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચણવું.'] પંખીને ચણવા માટે નાખવામાં આવતા દાણા [એ નામની એક રમત
**ચણક-ચીભડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચણવું' + 'ચીભડી.'] (લા.)
**ચણ(-ણા)ક-બાબ** પું. જુઓ 'ચિનિક-બાલા.'
**ચણક-ભીંડો** પું. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'ભીંડો.'] અડબાઉ ભીંડો, અડબાઉ બપોરિયો
**ચણકૂલી** પું. એ નામનો એક છોડ
**ચણ(-ણા)-ખાર** પું. [જુઓ 'ચણો' + 'ખાર.'] ચણાનો ક્ષાર
**ચણ-ચણ** (ચણ્ય-ચણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચણચણવું.'] ચણચણાટ. (૨) ક્રિ. વિ. ચણચણાટ થાય એમ
**ચણચણ-બગલી** (ચણ્ય-ચણ્ય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચણવું,'-દ્વિર્ભાવ + 'બગલી.'] (લા.) એ નામની એક બાળ-રમત
**ચણચણવું** અ. ક્રિ. [રવા.] (તેલ ઘી વગેરે ઊકળતાં) 'ચણ ચણ' એવો અવાજ થવો. (૨) (ગૂમડું સોજા વગેરેમાં ચામડીની) બળતરા થવી. (૩) (લા.) (દુઃખ અને પશ્ચાત્તાપની) માનસિક બળતરા થવી
**ચણચણાટ** પું. [જુઓ 'ચણચણવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] 'ચણ ચણ' એવો અવાજ. (૨) ગૂમડું સોજા વગેરેમાં ચામડીની બળતરા. (૩) (લા.) દુઃખ અને પશ્ચાત્તાપ વગેરેમાં થતી માનસિક બળતરા
**ચણણણ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ચણણ' એવો અવાજ થાય એમ
**ચણતર** ન., (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચણવું' + ગુ. 'તર' કૃ.પ્ર.] મકાન વગેરેની દીવાલ વગેરે બનાવતાં પથ્થર ઈંટ વગેરેની રચના, ચણવાની રીત
**ચણતારિયો** પું. [જુઓ 'ચણતર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચણતર કરનારો કારીગર [ધીમી ચર્ચા વગેરે, ધુસપુસ
**ચણ-પ(-ભ)ણ** (ચણ્ય-પ(-ભ)ણ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] ધીમે ધીમે
**ચણ-ભણ ચણ-ભણ** ક્રિ. વિ. [રવા.] છાની છપતી ધીમે ધીમે ધુસપુસ થાય એમ
**ચણભણવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ચણભણ,'-ના.ધા.] ધુસપુસ કરવી
**ચણભણાટ** પું. [જુઓ 'ચણભણવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ધીમી ચર્ચા, ધુસપુસ. (૨) (લા.) અફવા
**ચણવું** સ. ક્રિ. [સં. चिनोति > પ્રા. चिणइ 'એકઠું કરે છે.'] (પક્ષીઓનું દાણા) વીણીને ખાવું. (૨) (ઈંટ પથ્થર વગેરેની) માંડણી કરવી (ગારો, ચૂનાનો કેલ, સિમેન્ટનો કેલ–એ વગેરેથી). (૩) (લા.) એક પછી એક મનોરથ બાંધવા. ચણાવું કર્મણિ., ક્રિ. ચણાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**ચણા** પું., બ.વ. [જુઓ 'ચણો.'] જુઓ 'ચણો.' ('દાણો' માત્ર નિર્દિષ્ટ ન હોય તો કઠોળ તરીકે બ.વ.માં પ્રયોગ)
**ચણાક-બાબ** જુઓ 'ચણક-બાબ.'
**ચણા-ખાર** જુઓ 'ચણ-ખાર.'
**ચણા-પાપડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચણો' + 'પાપડી.'] ચણાની દાળમાં ચાસણી ભેળવી કરવામાં આવતું એક મિષ્ટાન્ન
**ચણાવવું, ચણાવું** જુઓ 'ચણવું'માં.
**ચણા-શી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચણો' દ્વારા.] ચણાના છોડનાં પાંદડાંની ભાજી [એક ઘાસ
**ચણિયાર** (-રય) સ્ત્રી. ડુંગરાળ જમીનમાં થતું એ નામનું
**ચણિયારું** ન. જૂની પદ્ધતિનાં બારી-બારણાં-દરવાજાનાં કમાડની સાખ બાજુના નીચલા છેડાનો લોખંડનો ખૂટો, અડીવાળા લાકડાના ટુકડામાં રહે છે તે ટુકડો. [-રાં ઠેકાણે રાખવાં (રૂ.પ્ર.) જીભ કાબૂમાં રાખવી. (૨) નજર સ્થિર રાખવી, બદનજર ન કરવી. (૩) મર્યાદામાં રહેવું. -રાં નચાવવાં (રૂ.પ્ર.) ભાવભરી નજરથી જોવું. ૦ ખસી જવું (રૂ.પ્ર.) (ગુસ્સામાં) આંખનું ચકરવકર ફરવું]
**ચણિયાં બોર** જુઓ 'ચણી-બોર.'
**ચણિયો**[1] પું. [જુઓ 'ચણવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ચણતરિયો.'
**ચણિયો**[2] જુઓ 'ચરણિયો.' [નાની જાત
**ચણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચણો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચણાની
**ચણીકબાલા** જુઓ 'ચણક-બાબ.'
**ચણી-બોર** ન., બ.વ. [જુઓ 'ચણી' + 'બોર.'] બેઠી બોરડીનાં નાનાં રાતાં બોર, ચણિયાં બોર
**ચણેચી** સ્ત્રી. જુઓ 'ચણાશી.'
**ચણો** પું. [સં. चणक- > પ્રા. चणअ-] અનેક મીઠાઈ અને ફરસાણમાં જેના લોટ(વેસણ)નો ઉપયોગ થાય છે તેવું એક કઠોળ ધાન્ય અને એનો દાણો. (સામાન્ય રીતે 'ચણા' એમ બ.વ.માં પ્રયોગ). [-ણા કરવા (રૂ.પ્ર.) ખોટો ખર્ચ કરવો. -ણા ચવડા(-રા)વવા (રૂ.પ્ર.) છેતરવું. (૨) દુઃખ આપવું. -ણાના ઝાડ ઉપરથી કૂદી પડવું (રૂ.પ્ર.) નજીવી બાબત કહેવા મોટી પ્રસ્તાવના કરવી. -ણાની દાળ કરવી (રૂ.પ્ર.) સમજ્યા વિના ન બોલવાનું બોલી નાખવું. -ણા મમરા (રૂ.પ્ર.) થોડું ખાવાનું કે નાસ્તો. -ણા લઈ ખાવા (રૂ.પ્ર.) જતું કરવું, બેદરકાર રહેવું. (૨) છોડી દેવું. ૦ દબાવી જોવો (રૂ. પ્ર.) પારખુ લેવું. ખોખરા ચણા (રૂ. પ્ર.) પોચું માણસ. લોઢાના ચણા (રૂ. પ્ર.) મુશ્કેલ કામ. વેચીને ચણા કરવા (રૂ. પ્ર.) છેતરવું]
**ચણો(-નો)ખડી** સ્ત્રી. જુઓ 'ચણોઠી.'
**ચણોટ** વિ. રેઢિયાળ
**ચણોઠિયું** વિ. [જુઓ 'ચણોઠી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચણોઠીના જેવા લાલ રંગનું, કસુંબલ
**ચણોઠી** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. चिणोट्ठिआ] રાતી અથવા કાળી પીળી કે સફેદ ગુંજાનો વેલો અને એનાં એ બી. (૨) અઢી ગ્રેનનું વજન. [૦નાં ચીર (રૂ. પ્ર.) લાલ કસુંબલ વસ્ત્રો]

**ચણોઠી-પાક** પું. [+સં.] સફેદ ચણોઠીનો બનાવેલો એક પૌષ્ટિક પાક કે મિષ્ટાન્ન

**ચણોઠી-ભાર** વિ. [+સં.] એક ચણોઠીના વજનનું કે માપનું, [ત્રણ ગ્રેનના વજનનું

**ચત** જુઓ 'ચત્તું.'

**ચત-બઠ** (ચત્ય-બઠ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચત્તું' + 'બેઠું.'] (લા.) કાંકરીની એ નામની રમત, ચતી-બઠી

**ચતર-ભંગ** (-ભઙ્ગ) પું. બળદનો એક દોષ

**ચતર-માર** પું. બિલાડીનો ટોપ

**ચતરંગ** (ચતરઙ્ગ) ન. [સં. चतुरङ्ग] એ નામનું એક વાદ્ય. (૨) એક પ્રકારનું ગીત. (૩) શેતરંજની રમત

**ચતરંગી** (-રઙ્ગી) વિ. [સં. चतुरङ्गी] (લા.) વિવિધ પ્રકારનું, ભાતભાતનું

**ચતરાવવું, ચતરાવું** જુઓ 'ચાતરવું'માં.

**ચતરો** પું. વહાણની દિશાનો એક ભાગ. (વહાણ.)

**ચતરસ્ર** વિ. चतुरस्र] ચાર કે ચતુર્થાંશ માત્રાના ખંડવાળું (સંગીતનો એક તાલ પ્રકાર કે જાતિ. સંગીત.)

**ચતી** ન. છાપરું

**ચતી ખાટલડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચત્તું + 'ખાટલી.] (લા.) એ નામની એક રમત

**ચતી-બઠી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચત્તું + 'બેઠું,'–બેઉને ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) જુઓ 'ચત-બઠ.'

**ચતુર** વિ. [સં.] સમઝદારીવાળી બુદ્ધિવાળું. (૨) કાબેલ, હોશિયાર, નિપુણ, પ્રવીણ. (૩) ખૂબી સમઝનારું. (૪) ન છેતરાય તેવું

**ચતુર-તા** સ્ત્રી. [સં.] ચતુરપણું, ચતુરાઈ

**ચતુર-શિરોમણિ** વિ. [સં., પું.] સૌથી ચડિયાતું ચતુર

**ચતુર-સુજાણ** વિ. [સં. + જુઓ 'સુ-જાણ.'] ચતુરાઈ અને સમઝદારીવાળું

**ચતુરસ્ર** પું. [સં. चतुर् + अस्र ] સમચોરસ ઘાટ કે આકાર. (૨) વિ. સમચોરસ, 'સ્ક્વૅર'

**ચતુરસ્રાસ્થિ** ન. [સં. + अस्थि] સમચોરસ પ્રકારનું હાડકું, 'ટ્રૅપેઝોઇડ બોન'

**ચતુરસ્રીય** વિ. [સં.] સરખી ચાર ધારવાળું, સમચોરસ

**ચતુરંગ** (ચતુરઙ્ગ) વિ. [સં. चतुर् + अङ्ग રથ હાથી ઘોડા અને પાયદળ એવાં ચાર અંગોવાળું (સૈન્ય)

**ચતુરંગ-પ્રણિપાતાસન** (ચતુરઙ્ગ-) ન. [સં. °पात + आसन] યોગનાં ૮૪ આસનોમાંનું એક આસન. (યોગ.)

**ચતુરંગ-બલાધ્યક્ષ** (ચતુરઙ્ગ-) પું. [+સં. बल + अध्यक्ष] ચતુરંગિણી સેનાનો પતિ

**ચતુરંગિણી** (ચતુરઙ્ગિણી) સ્ત્રી. [સં. चतुर् + अङ्गिनी, સંધિથી]ચતુરંગ સેના (રથ હાથી ઘોડા અને પાયદળની બનેલી)

**ચતુરંગી** (ચતુરઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] જુઓ 'ચતુરંગ.'

**ચતુરંત** (ચતુરન્ત) વિ. [સં. चतुर् + अन्त] ચાર છેડાવાળું

**ચતુરા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ચતુર સ્ત્રી

**ચતુરાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ સં. चतुर + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] જુઓ ['ચતુર-તા.'

**ચતુરાનન** વિ. [સં. चतुर् + आनन ] ચાર મુખવાળું. (૨) પું. (જેને ચાર મુખ છે તેવા) બ્રહ્મા

**ચતુરાશ્રમ** પું., બ.વ. [સં. चतुर् + आ-श्रम] બ્રહ્મચર્ય ગૃહસ્થ વાનપ્રસ્થ અને સંન્યસ્ત એ ભારતીય પરિપાટીની આશ્રમ-વ્યવસ્થા

**ચતુરિકા** સ્ત્રી. [સં.] ભારતીય લગ્નપ્રણાલીમાં મંડપ નીચે માંડવામાં આવતી ચારે ખૂણાની વાસણોની માંડણી, ચોરી

**ચતુરિંદ્રિય** (-રિન્દ્રિય) વિ. [સં. चतुर् + इन्द्रिय] સ્પર્શ ઘ્રાણ રસના અને નેત્ર ચાર ઇંદ્રિયો ધરાવનારું (ભમરો વગેરે જંતુ)

**ચતુરી** સ્ત્રી. બંને બાજુ અણીવાળા મોરા ધરાવતું એક પ્રકારનું વહાણ. (વહાણ.)

**ચતુરુદધિ** વિ., સ્ત્રી. [સં. चतुर् + उदधि] જેની ચારે બાજુ એક એક સાગર છે તેવી ('પૃથ્વી'નું વિશેષણ), ચતુઃસાગરા

**ચતુર્ગુણ** વિ. [સં. चतुर् + गुण] ચારગણું, ચોગણું

**ચતુર્ઘાત** પું. [સં. चतुर् + घात] કોઈ પણ એક સંખ્યાને તેની તે સંખ્યાથી ત્રણ વાર ગુણતાં આવતી સંખ્યા (જેમકે ૨×૨×૨=૧૬ જેવી). (ગ.)

**ચતુર્ઘાત-પદી** સ્ત્રી. [સં.] જેનું દરેક પદ ચાર ઘાતનું હોય અથવા જેનું એક પદ ચાર ઘાતનું અને બાકીનાં પદોમાંનું કોઈ પણ પદ ચાર ઘાતનું ન હોય તેવું પદ. (ગ.)

**ચતુર્ઘાત-મૂલ(-ળ)** ન. [સં.] કોઈ પણ મૂલ સંખ્યાના તેની તે સંખ્યા ત્રણ વાર ગુણવાથી આવેલા ગુણાકારનું મૂળ સંખ્યારૂપ પદ. (ગ.)

**ચતુર્ઘાત-વક્ર** પું. [સં.] જે વક્રના સમીકરણમાં અજ્ઞાત પદોનું મોટામાં મોટું ઘાત-ચિહ્ન ૪ હોય તેવું પદ. (ગ.)

**ચતુર્ઘાત-સમીકરણ** ન. [સં.] અજ્ઞાત કે અવ્યક્ત રાશિનો મોટામાં મોટો ઘાત ૪ હોય તેવું સમીકરણ, 'બાઇ-ક્વૉડ્રૅટિક ઇક્વેશન.' (ગ.)

**ચતુર્થ** વિ. [સં.] ચોથું

**ચતુર્થક** વિ. [સં.] ચોથું. (૨) પું. ચોથિયો તાવ

**ચતુર્થાશ્રમ** પું. [સં. चतुर्थ + आश्रम] ભારતીય આશ્રમ-વ્યવસ્થામાંનો ચોથો આશ્રમ–સંન્યસ્તાશ્રમ

**ચતુર્થાશ્રમી** વિ. [સં., પું.] સંન્યસ્તાશ્રમી, સંન્યાસી

**ચતુર્થાંશ** (ચતુર્થાંશ) પું. [સં. चतुर्थ + अंश] ચોથો અંશ કે ભાગ. (ગ.)

**ચતુર્થી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ચોથી (વસ્તુ). (૨) હિંદુ મહિનાની બેઉ પક્ષની ચોથી તિથિ. (૩) ચોથા દિવસનું (લગ્નવિષયક) કર્મ. (૪) વિભક્તિઓની સંપ્રદાન અર્થની ચોથી વિભક્તિ, સંપ્રદાન વિભક્તિ. (વ્યા.)

**ચતુર્થી-કર્મ** ન. [સં.] ભારતીય લગ્નવિધિમાં લગ્ન પૂરાં થઈ ગયા પછી ચોથે દિવસે કરાવવામાં આવતું એક ખાસ કર્મ

**ચતુર્થ્યર્થ** પું. [સં. चतुर्थी + अर्थ] ચોથી વિભક્તિનો અર્થ, સંપ્રદાન-અર્થ. (વ્યા.)

**ચતુર્થ્યર્થક** વિ. [સં.] ચોથી વિભક્તિનો–સંપ્રદાનનો અર્થ [બતાવનારું. (વ્યા.)

**ચતુર્દશ** વિ. [સં. चतुर् + दश] ચૌદની સંખ્યાનું, ચૌદ. (૨) ચૌદની સંખ્યાએ પહોંચેલું, ચૌદમું

**ચતુર્દશ-ધા** ક્રિ. વિ. [સં. + સં. धा. ત. પ્ર.] ચૌદ પ્રકારે, [ચૌદ રીતે

**ચતુર્દશ-પદી** સ્ત્રી. [સં.] જેમાં ચૌદ ચરણ છે તેવી કાવ્ય-રચના, 'સૉનેટ'

**ચતુર્દશ-પૂર્વી** સ્ત્રી. [સં.] પૂર્વનાં ચૌદનો સમૂહ. (જૈન.)

**ચતુર્દશી** સ્ત્રી. [સં.] ચૌદમી તિથિ, ચૌદસ

**ચતુર્દિક** સ્ત્રી., બ.વ. [સં. चतुर् + दिश् > दिक् ] ચારે દિશા (પૂર્વ પશ્ચિમ ઉત્તર અને દક્ષિણ)

**ચતુર્દિશ** ક્રિ. વિ. [સં. चतुर्दिशम्] ચારે દિશામાં, ચોદશ

**ચતુર્દિશા** સ્ત્રી., બ.વ. [સં. चतुर् + दिशा] જુઓ 'ચતુર્દિક.'

**ચતુર્ધા** ક્રિ. વિ. [સં. चतुर् + સં. धा ત. પ્ર.] ચાર પ્રકારે, ચાર રીતે

**ચતુર્ધામ** ન., બ.વ. [સં. चतुर् + धाम] ભારતને ચારે ખૂણે આવેલાં–પૂર્વે જગન્નાથપુરી, ઉત્તરે બદરી-કેદાર, પશ્ચિમે દ્વારકા, અને દક્ષિણે સેતુબંધ રામેશ્વર એ ચારે તીર્થ

**ચતુર્ધા-મુક્તિ** સ્ત્રી., **ચતુર્ધા-મોક્ષ** પું. [સં.] સાયુજ્ય સાર્ષ્ટિ સામીપ્ય અને સાલોક્ય એવો જીવનો ચાર પ્રકારનો મોક્ષ (જેમાંથી ફરી જન્મ લેવો ન પડે.)

**ચતુર્બાહુ, ચતુર્ભુજ** વિ.,પું. [સં. चतुर्+बाहु, भुज] (ચાર ભુજાઓવાળા) વિષ્ણુ [**ચતુર્ભુજ થવું** (રૂ. પ્ર.) બેઉ હાથ બંધાઈને કેદમાં પડવું]

**ચતુર્ભુજ-સ્વરૂપ** વિ. [સં.] ચાર ભુજા હોય તેવા સ્વરૂપ-વાળું. (૨) (લા.) બેઉ હાથ બંધાઈને કેદમાં લઈ જવાતું

**ચતુર્માન** ન. [સં. चतुर् + मान] ચારે બાજુનું માપ (આ. બા.)

**ચતુર્માસ** પું., બ. વ. [સં. चतुर् + मास] ચાર મહિના. (૨) ચોમાસાના ચાર મહિના (આ શબ્દ ભાગ્યેજ વપરાય છે, વપરાય છે 'ચાતુર્માસ' ન. [સં.] ચાર માસનો સમૂહ 'ચોમાસું')

**ચતુર્મુખ** વિ., પું. [સં. चतुर् + मुख,], **-ખી** વિ., પું. [સં., પું.] જુઓ 'ચતુરાનન' (બ્રહ્મા).

**ચતુર્મૂલ(-ળ)** ન. [સં. चतुर् + मूल] જુઓ 'ચતુર્ધ્વ-મૂલ.'

**ચતુર્યુગ** પું., બ.વ. [સં. चतुर् + युग] સત્ય ત્રેતા દ્વાપર અને કલિ એ ચાર યુગ (પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે)

**ચતુર્યુગી** વિ. [સં., પું.] ચાર યુગોને લગતું, ચાર યુગોનું

**ચતુર્વદન** પું. [સં. चतुर् + वदन] જુઓ 'ચતુરાનન.'

**ચતુર્વર્ગ** પું., બ.વ. [સં. चतुर् + वर्ग,] ધર્મ અર્થ કામ અને મોક્ષ એ ચારે પુરુષાર્થ

**ચતુર્વર્ણ** પું., બ.વ. [સં. चतुर् + वर्ण] બ્રાહ્મણ ક્ષત્રિય વૈશ્ય અને શૂદ્ર એ ચાર હિંદુ જાત

**ચતુર્વર્ષીય** વિ. [સં. चतुर् + वर्षीय], **ચતુર્વાર્ષિક** વિ. [સં. चतुर् + वार्षिक] ચાર વર્ષને લગતું, ચાર વર્ષોનું

**ચતુર્વિદ્ય** વિ. [સં. चतुर् + विद्या નું બ. વ્રી.] ચાર વિદ્યાવાળું (ચાર વેદવિદ્યાના જ્ઞાનવાળું), ચાતુર્વિદ્ય

**ચતુર્વિદ્યા** સ્ત્રી., બ.વ. [જુઓ 'ચતુર્વિદ્ય.'] ચાર વેદરૂપ ચાર વિદ્યા

**ચતુર્વિધ** વિ. [સં. चतुर् + विधा નું બ. વ્રી.] ચાર પ્રકારનું

**ચતુર્વિંશ** (-વિંશ) વિ. [સં. चतुर् + विंशति દ્વારા સં.] ચોવીસમું [ચોવીશ

**ચતુર્વિંશતિ** (-વિંશતિ) વિ. [સં. चतुर् + विंशति સ્ત્રી.]

**ચતુર્વેદ** પું., બ.વ. [સં. चतुर् + वेद] ઋગ્વેદ યજુર્વેદ(બે) સામવેદ અને અથર્વવેદ એ ચાર વેદો

**ચતુર્વેદ-વિદ** વિ. [+ સં. विद्] ચાર વેદોનું જ્ઞાન ધરાવનારું

**ચતુર્વેદી** વિ.,પું. [સં.] ચાર વેદોનું જ્ઞાન ધરાવનાર. (૨) મથુરા પ્રદેશના ચાતુર્વિદ્ય–ચોબા બ્રાહ્મણ, ચાતુર્વેદ્ય

**ચતુર્વ્યૂહ** પું., બ.વ. [સં. चतुर् + व्यूह] વિષ્ણુ નારાયણના વાસુદેવ સંકર્ષણ પ્રદ્યુમ્ન અને અનિરુદ્ધ એ ચાર વ્યૂહાવતાર

**ચતુશ્ચક્ર** ન. [સં. चतुर् + चक्र, સંધિથી] તંત્રશાસ્ત્રમાં જાણીતું એક ચક્ર. (તંત્ર.) [યાંત્રિક વાહન

**ચતુશ્ચક્રી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] (લા.) ચાર પૈડાંવાળું

**ચતુષ્ક** ન. [સં.] ચારનો સમૂહ, ચતુષ્ટય

**ચતુષ્કર્ણ** વિ. [સં. चतुर् + कर्ण, સંધિથી] ચાર કાને ગયેલું, એકથી વધારે માણસે સાંભળ્યું હોય તેવું

**ચતુષ્કલ** વિ. [સં. चतुर् + कला નું બ.વ્રી., સંધિથી] ચાર માત્રાઓવાળું. (પિં.)

**ચતુષ્કોણ** પું., બ.વ. [સં. चतुर् + कोण, સંધિથી] ઈશાન અગ્નિ નૈર્ઋત્ય અને વાયવ્ય એ ચાર ખૂણા. (૨) વિ. ચારે ખૂણા હોય તેવું, ચોખૂણિયું

**ચતુષ્કોણાસન** ન. [+ સં. आसन] યોગનાં ૮૪ આસનો-માંનું એક આસન. (યોગ.) [ચતુષ્કોણ

**ચતુષ્કોણી** વિ. [સં.,પું.] ચાર ખૂણાઓવાળું, ચોખૂણિયું,

**ચતુષ્કોશી** વિ. [સં. चतुर् + कोशी (-षी) પું., સંધિથી] ચાર ખાનાંવાળું. (૨) જેના ઉપર ચાર કોશ માંડ્યા હોય તેવું (વાવ વગેરે)

**ચતુષ્ખંડી** (-ષ્ખણ્ડી) વિ. [સં. चतुर् + खण्डी પું.,સંધિથી] ચાર ખંડોવાળું

**ચતુષ્ટય** ન. [સં.] ચારનો સમૂહ, ચતુષ્ક

**ચતુષ્પથ** પું. [સં.चतुर्+पथिन्- સમાસમાં 'પથ., સંધિથી'] ચાર માર્ગ જ્યાં એકઠા થાય છે તે ચોકઠું, ચોક, ચોટું, ચકલું

**ચતુષ્પદ** વિ. [જુઓ चतुर् + पद, સંધિથી] ચાર પગો કે ચરણોવાળું

**ચતુષ્પદી**[1] સ્ત્રી. [સં. चतुर् + पदी, સંધિથી] ચાર પદોનો સંગ્રહ

**ચતુષ્પદી**[2] વિ. [સં., પું.] ચાર પદોવાળું, ચતુષ્પદ

**ચતુષ્પાદ** વિ. [સં. चतुर् + पाद, સંધિથી] ચાર પગોવાળું, ચો-પગું (૨) (પદ્યનાં) ચાર ચરણોવાળું

**ચતુષ્પાદાસન** ન. [+ સં. आसन] યોગનાં ૮૪ આસનોમાંનું એક આસન. (યોગ.)

**ચતુષ્પાદી** વિ. [સં.,પું.] જુઓ 'ચતુષ્પાદ.'

**ચતુષ્ફલક** વિ. [સં. चतुर् + फलक, સંધિથી] ચારે બાજુ સપાટ હોય તેવું, શંકુ-આકારનું, 'ટેટ્રાહેડ્રોન' (ગ.)

**ચતું** જુઓ 'ચત્તું.'

**ચતું-પાટ** (-ટ્ય) વિ. [+ જુઓ 'પાટ.[2]'] જુઓ 'ચત્તું-પાટ.'

**ચતુઃસમુદ્રા** વિ., સ્ત્રી. [સં. चतुर् + समुद्रा, સંધિથી] **ચતુઃ-સાગરા** વિ., સ્ત્રી. [સં. चतुर् + सागरा, સંધિથી] જુઓ 'ચતુરુદધિ.'

**ચતુઃસાધન** ન., બ. વ. [સં. चतुर् + साधन, સંધિથી] વિવેક વૈરાગ્ય ષટ્સંપત્તિ અને મોક્ષની ઇચ્છા એ મોક્ષનાં ચાર સાધન

**ચતુઃસીમા** સ્ત્રી. [સં. चतुर् + सीमा, સંધિથી] ચારે બાજુની હદ અને એની વિગત

**ચતુઃસ્વરી** વિ. [સં. चतुर् + स्वरी પું.,સંધિથી] ચાર સ્વરોવાળું, ચાર શ્રુતિવાળું, 'ફોર-સિલેબિક.' (વ્યા.)

**ચત્ત, -ત્તું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] વાંસો જમીનની સામે રહે એ પ્રમાણે સૂતું પડેલું

**ચત્તું-પાટ** (-ટ્ય) વિ. [જુઓ 'ચત્તું' + 'પાટ.[૨]'] તદ્દન ચત્તું પડેલું કે સૂતેલું (ક્રિ. વિ. તરીકે 'ચત્તું' અંગમાં ફેરફાર થાય છે: 'ચત્તો-પાટ' 'ચત્તી-પાટ')

**ચત્વર** ન. [સં.] જુઓ 'ચતુષ્પથ.' (ચૌટું)

**ચદણ-ચેરાં** ન., બ. વ. ચેનચાળા, મસ્તી-તોફાન

**ચદ્દર** સ્ત્રી. [હિં.] જુઓ 'ચાદર.'

**ચન** (ચન્ય) સ્ત્રી. એક પ્રકારની શેરડી

**ચનમનિયાં** ન., બ. વ. [રવા.] જુઓ 'ગદગદિયાં.'

**ચન-સૂર** (-રચ) સ્ત્રી. એ નામની એક તીખી ભાજી

**ચનિકબાલા** જુઓ 'ચિનિકબાલા.'

**ચનોખડી** જુઓ 'ચણોઠી.'

**ચપ** ક્રિ. વિ. [રવા.] ઝટ દઈને, એકદમ

**ચપકલી** સ્ત્રી. [રવા.] ગિલોડી, ગરોળી

**ચપકલું** વિ. [રવા.] (લા.) પ્રપંચી, પેચવાળું, ખટપટિયું. (૨) ચાંદ્લું, આળવીતરું. (૩) ન. આળવીતરાઈ. (૪) ન. નાનું ચપણિયું (માટીનું)

**ચપ(-બ)કાવવું** જુઓ 'ચપકાવું'માં.

**ચપ(-બ)કાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ચપ(-બ)કો', -ના. ધા.] ચપકો દેવાવો. **ચપ(-બ)કાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચપ(-બ)કો** પું. [રવા.] પદાર્થને ગરમ કરી 'ચબ' અવાજ થાય એમ સામા પદાર્થની સપાટી ઉપર દબાવવો કે પ્રવાહીમાં નાખવો. (૨) અંગૂઠો બતાવવો એ, ઠેંગો, ચબો,. (૩) કાપ, છેદ. (૪) મહેણું. (૩) ફટકાથી થતું દુઃખ. [**૦ દેવો** (રૂ. પ્ર.) ડામ દેવો. (૨) ઘી કે તેલનું પોતું દીવા ઉપર ગરમ કરી શરદી દૂર કરવા નાકને મથાળે શેક લેવો]

**ચપ ચપ** (ચપ્ય-ચપ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચપચપવું.'] 'ચપ ચપ' એવો અવાજ. (૨) (લા.) પંચાત. (૩) લપ. (૪) ક્રિ.વિ. 'ચપ ચપ' એવા અવાજથી. (૫) એકદમ ઝડપથી, ઝટ દઈને

**ચપચપણું** વિ. [જુઓ 'ચપચપવું' + ગુ 'અણું' કૃ. પ્ર.] 'ચપ ચપ' કરનારું. (૨) (લા.) લપિયું, કામનો ઉકેલ ન કરે તેવું

**ચપચપવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ચપ ચપ' એવો અવાજ કરવો. (૨) ચીકણું થવું. (૩) પાણીથી તરબોળ થવું. **ચપચપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચપચપું** વિ. [જુઓ 'ચપચપવું' + ગુ. 'ઉં'' કૃ. પ્ર.] ચીકણું થયેલું. (૨) ભીનું થયેલું

**ચપ(-પ્પ)ટ** વિ. [રવા.] સપાટી સાથે ચપોચપ થઈ રહે તેવું, ચપટું, પહોળું ન થતું, જાડાઈમાં પાતળું

**ચપ(-પ્પ)ટ-ગોળ** વિ. [+ જુઓ 'ગોળ.[૧]'] સંતરાં જેવી આકૃતિવાળું

**ચપટવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ચપટ,' -ના. ધા.] સપાટીને ચપોચપ ચોંટી જાય એમ દબાવીને મૂકવું. ચિટકાવવું, પ્રજાડ રીતે ચોંટાડવું. **ચપટાવું** કર્મણિ, ક્રિ. **ચપટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચપટા-પગું** વિ. [જુઓ 'ચપટું' + 'પગ' + ગુ. 'ઉં'' ત. પ્ર.] ચપટા પગવાળું, ચાંપલું (કુદરતી પણ હોય અને રોગથી પણ થાય)

**ચપટાવવું, ચપટાવું** જુઓ 'ચપટવું'માં.

**ચપટિયાં[૧]** ન., બ. વ. [જુઓ 'ચપટું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] પગની આંગળીઓમાં પહેરાતા ચપટા કરડા

**ચપટિયાં[૨]** ન., બ. વ. [જુઓ 'ચપટી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (તુચ્છકારમાં) ચપટી માગી નિર્વાહ કરનારાં ભિખારી લોક

**ચપટી** સ્ત્રી. [રવા.] અંગૂઠો અને હાથની ત્રીજી આંગળી ભીડીને કરવામાં આવતો અવાજ. (૨) હાથની પાંચે આંગળી લગભગ ભેળી કરી એમાં સમાય તેટલું માપ. [**૦ આપવી** (રૂ. પ્ર.) ચિપાવું. **૦ આંગળું, ૦ ચાંગળું** (રૂ.પ્ર.) લેશમાત્ર, તદ્દન થોડું. **૦માં** (રૂ. પ્ર.) તરત વારમાં. (૨) સપાટાબંધ. (૩) કબજામાં. **૦માં આવવું** (રૂ. પ્ર.) સંકડામણમાં આવવું. **૦માં ઉડાડવું** (રૂ. પ્ર.) તુચ્છ ગણી કાઢવું. (૨) આડું અવળું સમઝાવી હાંકી કાઢવું. **૦માં લેવું** (રૂ. પ્ર.) દાવમાં આણવું, સકંજામાં લેવું, કબજે કરવું, ફસાવવું. **૦ લેવી** (રૂ.પ્ર.) બીજા પાસેથી સૂંઘવા છીંકણી લેવી. (૨) ભીંસમાં લેવું. **૦ વગાડવા જેવું** (રૂ. પ્ર.) તદ્દન સહેલું]

**ચપટું** વિ. [જુઓ 'ચપટ' + ગુ. 'ઉં'' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ચપટ.'

**ચપટો** પું. [જુઓ 'ચપટી,' આ પું.] મોટી ચપટી. [**૦ ભરવો** (રૂ. પ્ર.) મોટી ચપટીના માપનું લેવું]

**ચપડવું** સ. ક્રિ. [સર૦ 'ચપટ,' રવા.] ટીપીને ચપટું કરવું. **ચપડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચપડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચપડા-લાખ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચપડવું' + 'લાખ.[૨]'] ચપટા આકારની લાખની ડાંડી

**ચપડાવવું, ચપડાવું** જુઓ 'ચપડવું'માં.

**ચપડાસી(-શી)** જુઓ 'ચપરાસી.'

**ચપડિયો** પું. [જુઓ 'ચપડવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] સોના રૂપાના તારને ચપટા કરનારો કારીગર [લાખ, જતુ

**ચપડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચપડવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] (લા.)

**ચપડું** વિ. [જુઓ 'ચપડવું' + ગુ. 'ઉં'' કૃ. પ્ર.] ચપટ થયેલું

**ચપડો** પું. [જુઓ 'ચપડું.'] (લા.) દોરા વીંટવાનો જાડા કાગળનો ટુકડો. (૨) કસબવાળી કોર, કીત, જંજીરો. (૩) સીવવાનો સંચો ચલાવવાના હાથલાને ઊંચો નીચો રાખવા તથા એને અટકાવવા માટેનો આંકડિયો

**ચપડો-ચપડ** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ચપડવું.'-દ્વિર્ભાવ.] તદ્દન ચપોચપ થઈ ગયું હોય એમ

**ચપ(-પ્પ)ણ** ન., **-ણિયું** ન. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **ચપણું** ન. [+ ગુ. 'ઉં'' ત. પ્ર.] માટીનું અટેરું. શકોરું

**ચપ(-પો)તરું, ચપતું** ન. કાગળનો ટુકડો, ચબરકી. (૨) (લા.) અત્યંત ક્ષીણ વસ્તુ

**ચપર-ખંધાઈ** (-ખન્ધાઇ) સ્ત્રી. [રવા. + જુઓ 'ખંધાઈ.'] ચપરખંધાપણું [ચાલાક, હોશિયાર, કાબેલ

**ચપર-ખંધું** (-ખન્ધું) વિ. [રવા. + 'ખંધું'] (લા.) ચકોર, ચપળ,

**ચપરાશી** જુઓ 'ચપરાસી.'

**ચપરાસ** સ્ત્રી. [ફા. 'ચપ્રાસ્ત્'-ડાબા-જમણું એ ઉપરથી] પટાવાળા કે સિપાઈનો બિલ્લો

**ચપરાસી(-શી)** પું. [ફા.] પટાવાળો કે સિપાઈ, 'પિયૂન,' 'ઓર્ડલી'

**ચપલ(-ળ)-જિહ્વ** વિ. [સં.] વાચાળ, બોલકણું, બહુબોલું

**ચપલ(-ળ)-તા** સ્ત્રી. [સં.] ચપળપણું

**ચપલસ** પું., ન. એ નામનું ઊંચાઈવાળું એક ઝાડ

**ચપલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] ચપળ સ્વભાવની સ્ત્રી. (૨) (લા.) લક્ષ્મી. (૩) આકાશી વીજળી [ચપલતા
**ચપલા(-ળા)ઈ** સ્ત્રી. [જુઓ સં. चपल + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.]
**ચપલાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ચગદાવું, પિસાવું
**ચપલાંગ** (ચપલાઙ્ગ) વિ. [સં. चपल + अङ्ग] જેનાં અંગ ચપળ છે તેવું, આળવીતરું [વાળી સ્ત્રી
**ચપલાંગી** (ચપલાઙ્ગી) વિ., સ્ત્રી. [સં.] ચપળ અંગ-
**ચપલૂસિયું** વિ. [જુઓ 'ચાપલૂસ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચાપલૂસી કરનારું, ખુશામતિયું
**ચપસવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ચપ' અવાજ થાય એમ બંધ બેસતું થવું. **ચપસાવવું**[૧] પ્રે., સ.ક્રિ.
**ચપસાવવું**[૨] જુઓ 'ચપસાવું'માં.
**ચપસાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] સખત બંધાવું. (૨) ભીંસાવું. **ચપસાવવું**[૨] પ્રે., સ.ક્રિ.
**ચપળ** જુઓ 'ચપલ.'
**ચપળ-તા** જુઓ 'ચપલ-તા.'
**ચપળા** જુઓ 'ચપલા.'
**ચપળાઈ** જુઓ 'ચપલાઈ.'
**ચપળાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'ચપળ' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] (લા.) આંખના ઇશારા, આંખ-મીંચામણાં, કટાક્ષ
**ચપા(-પો)-ચપ** જુઓ 'ચપા-ચપ.'
**ચપાચપી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચપા-ચપ' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] (લા.) ઝડપ, ઉતાવળ, ત્વરા [-સાફ
**ચપાટ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ચોખ્ખું ચપાટ' એવા પ્રયોગમાં
**ચપાટવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ઝડપથી ખાવું, ઝપાટવું, ઝાપટવું
**ચપાટિયું** વિ. [રવા.] ચાપડો [રોટલી
**ચપાટી** સ્ત્રી. [ફા. 'ચપાતી.'] ચાર પડવાળી રોટલી, જાડી
**ચપેટ** પું., **-ટા** સ્ત્રી., **-ટી** સ્ત્રી. [સં.], **-ટો** પું. [જુઓ 'ચપેટ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] થપ્પડ, લપાટ
**ચપોચપ** જુઓ 'ચપ-ચપ.'
**ચપોતરું** જુઓ 'ચપતરું.'
**ચપ્પટ** જુઓ 'ચપટ.'
**ચપ્પટ-ગોળ** જુઓ 'ચપટ-ગોળ.'
**ચપ્પણ, -ણિયું** જુઓ 'ચપણ,-ણિયું'.
**ચપ્પુ** પું., ન. **-પ્પું** ન. [રવા.] જુઓ 'ચાકુ.'
**ચપ્પો** પું. [રવા.] તાકવું એ, નિશાન. [૦ **મારવો** (રૂ. પ્ર.) સામે જરા દૂર પડેલી લખોટીને આંગળીથી તાકી લખોટી ફેંકવી. ૦ **વાગવો** (રૂ. પ્ર.) લખોટી બરોબર તકાવી. **-પ્પે ખખ્ખો** (રૂ. પ્ર.) લખોટી અંટાઈ જતાં આંટનારને મળતો દાવ]
**ચબકાવવું** જુઓ 'ચપકાવવું.'
**ચબકાવું** જુઓ 'ચપકાવું.'
**ચબકો** જુઓ 'ચપકો.'
**ચબચબું** વિ. [રવા.] આળું. (૨) સુંવાળું
**ચબડ ચબડ** ક્રિ. વિ. [રવા.] શેકેલું અનાજ ખાતાં અવાજ થાય એમ. (૨) (લા.) જેમતેમ, ફાવે તેમ [ટુકડો
**ચબરકી, -ખી** સ્ત્રી. કાગળનો નાનો કોરો યા લખેલો
**ચબરાક** વિ. [રવા.] ચતુર, ચાલાક. (૨) બોલવામાં કુશળ, વાચાળ
**ચબરાકિયું**[૧] ન. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ટૂંકું અર્થસૂચક વાક્ય
**ચબરાકિયું**[૨] વિ. [જુઓ 'ચબરાક' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ચબરાક.' [ચબરાકપણું
**ચબરાકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચબરાક' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.]
**ચબવું** અ. ક્રિ. [રવા.] જમીનમાં ખાડો પડે એમ ચોટવું. **ચબાવું**[૧] ભાવે., ક્રિ. **ચબાવવું**[૧] પ્રે., સ.ક્રિ.
**ચ(-ચિ)બાબ(-વ)લું** વિ. [રવા.] ચાંપી ચાંપીને લાડકાઈ કરતું બોલતું હોય તેવું. (૨) (લા.) દોઢડાહ્યું
**ચબાવવું**[૧], **ચબાવું**[૧] જુઓ 'ચબવું'માં.
**ચબાવવું**[૨], **ચબાવું**[૨] જુઓ 'ચાબવું'માં.
**ચબાં** સ્ત્રી. ઉક્તિ, ઉચ્ચાર. [૦ **કરવું** (રૂ. પ્ર.) બોલવું, ઉચ્ચારવું. (૨) રોવું. ૦ **ન ઊપડવી** (રૂ. પ્ર.) એક પણ શબ્દ ન બોલવો]
**ચબીકાં** ન., બ.વ. નોકરોને અપાતી ભેટ-બક્ષિસ
**ચબૂતરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચબૂતરો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ચબૂતરો, પરબડી
**ચબૂતરો** પું. [ફા. ચવતરહ્] પોલીસોને બેસવાનું સ્થાન, ચાવડી, પોલીસ-થાણું. (૨) વેરા ઉઘરાવવાનું સ્થળ, માંડવી. (૩) ચણ નાખવાનું સ્થાન, પરબડી. (૪) ચોતરો. [-રે **લઈ જવું** (રૂ. પ્ર.) પોલીસ-થાણે ફરિયાદ નોંધાવવી.]
**ચબૂરિયો** પું. હિંડોળાખાટ. (૨) હીંચકો
**ચબેલડું** વિ. [જુઓ 'ચબેલું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.], **ચબેલું** વિ. છોકરમતિયું, બાળક-બુદ્ધિનું
**ચબો** પું. [રવા.] રમવાનો કાંકરો. (૨) અંગૂઠો બતાવવો એ, ઠેંગો [(લા.) મશ્કરો
**ચબો-કર** વિ., પું. [જુઓ 'ચબો' + સં. कर 'કરનાર']
**ચબોડ**[૧] (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચબોડવું.'] (લા.) મશ્કરી
**ચબોડ**[૨] વિ. કચરેલું, છૂંદેલું
**ચબોડ(-ળ)વું** સ. ક્રિ. [રવા.] ગાળો ભાંડવી. **ચબોડા(-ળા)-વું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચબોડા(-ળા)વવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ચબોડા(-ળા)વવું, ચબોડા(-ળા)વું** જુઓ 'ચબોડવું'માં.
**ચબોલા** પું., બ. વ. સામસામાં ટોણાં મારવાં એ, કટાક્ષ-બોલ [ચબોળાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.
**ચબોળવું** જુઓ 'ચબોડવું.' **ચબોળાવું** કર્મણિ., ક્રિ.
**ચબોળાવવું, ચબોળાવું** જુઓ 'ચબોળવું'-'ચબોડવું'માં.
**ચભડ ચભડ** જુઓ 'ચબડ ચબડ.'
**ચભડવું** જુઓ 'ચડભડવું'. **ચભડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ચભડાટ** પું. [જુઓ ચભડવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ચડભડાટ.'
**ચભડાવવું** જુઓ 'ચભડવું'માં.
**ચભાવવું, ચભાવું** જુઓ 'ચાભવું'માં.
**ચમક** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચમકવું.'] ચળકાટ. (૨) ચમકારો. (૩) ધ્રુજારી, તાણ. (૪) આશ્ચર્ય, નવાઈ, ચોંક. (૫) ગભરામણ. (૬) ભડકવું એ. (૭) ધાસ્તી, ભય. (૮) ફેંડ વગેરેમાં થતું દર્દ. [૦ **ઊપડવી** (રૂ. પ્ર.) તાણ આવવું. ૦ **ચાલવી** (રૂ. પ્ર.) નસો તણાવી. ૦ **પેસવી** (-પેસવી), ૦ **પેસી જવી** (-પેસી-) (રૂ.પ્ર.) ચોંક લાગવી, ડઘાઈ જવું]

**ચમક-ગિરિ** પું. [ +સં.] લોહચુંબકનો ડુંગર

**ચમક ચમક** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ચમકવું,'-દ્વિર્ભાવ.] ચળકાટ મારે એમ, ઝબક ઝબક

**ચમક-ચાંદની** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ચાંદની.'] (લા.) બની ઠની રહેતી ખરાબ ચાલની સ્ત્રી

**ચમક-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] ચમકવાળું, ઝળહળતું

**ચમક-પત્થ(-ત્થ)ર** પું. [ + જુઓ 'પત્થ(-ત્થ)ર.' ], **ચમક-પહાણ(-પા:ણ)** પું [ + જુઓ 'પહાણ'], **ચમક-પાષાણ** પું. [સં.], **ચમક-બાણ** ન. [+ સં.] લોહચુંબક. (૨) ચકમકનો પથ્થર

**ચમકલી(-ળી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંપા-કળી.'] કંઠમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું, ચમપડી [તેજ આપતું

**ચમકલું** વિ. [જુઓ 'ચમક' દ્વારા.] ચમકવાળું, ઝળહળતું,

**ચમક-વા** પું. [ + જુઓ 'વા²' (વાતરોગ)] હરખ શોખ ભય વિસ્મય વગેરેની અસામાન્ય લાગણીથી શરીરનાં અંગ ખેંચાયા કરે એવો એક વાતરોગ

**ચમકવું** અ. ક્રિ. [દે. પ્રા. चमक्क] ચળકવું, ઝળકવું. (૨) અચાનક ચમકારો પામવો. (૩) ધ્રૂજવું, તણાવું. (૪) નવાઈ પામવું, ચોંકી ઊઠવું. (૫) ગભરાવું. (૬) ભડકવું. (૭) ડરવું. [**ચમકી ઊઠવું** (રૂ. પ્ર.) ઝળહળવું. (૨) ચોંકી ઊઠવું. **ચમકી જવું** (રૂ. પ્ર.) એકદમ બી જવું] **ચમકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [લટકું

**ચમકણો** પું. [ જુઓ 'ચમક' દ્વારા.] (લા.) ચમકવાળું

**ચમકળી** જુઓ 'ચમકલી.'

**ચમકાટ** પું. [ જુઓ 'ચમકવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ચમકવું એ, ઝળહળાટ, ઝબકારો. (૨) તનમનાટ. (૩) ચમક ઊઠવી એ. (૪) ગાંડપણ

**ચમકાર** પું. [.સં. चमत्कार > પ્રા. चमक्कार ] જુઓ 'ચમકારો.'

**ચમકારવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ચમકાર,'-ના.ધા.] તૂટક પ્રકાશ નાખવો, ચમક ચમક થવું [ઠંડીની ઝલક

**ચમકારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચમકાર' + ગુ. 'ઈ ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]

**ચમકારો¹** પું. [જુઓ 'ચમકાર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઝગારો, ઝબકારો. (૩) ઠંડીની અસર

**ચમકારો²** પું. [રવા.] 'ચમ ચમ' એવો અવાજ, છમકારો

**ચમકાવવું** જુઓ 'ચમકવું'માં. (૨) (લા.) ઉશ્કેરવું. (૨) ભડકાવવું. (૪) વંઠાવવું

**ચમકિત** વિ. [જુઓ 'ચમક' + સં. इत ત. પ્ર.] ચમકવાળું ચકચકતું. (૨) ચમકી ઊઠેલું

**ચમકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચમકવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] સોના રૂપાનો બનાવેલો ચળકતો ચાંદલો, સોનેરી રૂપેરી ચાંદલો. (૨) ખોટો કસબ. (૩) ચમકદાર સોટી (નેતર વગેરેની) ['ચમક-દાર.'

**ચમકીલું** વિ. [જુઓ 'ચમક' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] જુઓ

**ચમકો** પું. [રવા.] 'ચમ' એવો વઘારનો અવાજ, છમકારો [**૦ પાડવો** (રૂ. પ્ર.) 'ચમ' એવો અવાજ થાય એમ વઘારવું]

**ચમખડી** જુઓ 'ચમકલી.'

**ચમખી** ક્રિ. વિ. ચારે બાજુ, ચોગમ [કાગળ, કૌવો

**ચમ-ચક** પું. પતંગની નીચેના ભાગનો ત્રિકોણાકાર ચોડેલો

**ચમ-ચકરડી** સ્ત્રી. [રવા. + જુઓ 'ચકરડી.'] ગોળ ફરવું એ. (૨) છોકરીઓની એ નામની એક ફેર-ફૂદડીની રમત

**ચમચ-ચાંચ** ન. [જુઓ 'ચમચો' + 'ચાંચ.'], **ચમચ-બાજ, ચમચ-બોઝ** ન. ['ચમચો' દ્વારા.] ચમચા જેવી ચાંચવાળું એક પક્ષી [હોય એમ

**ચમ-ચમ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ચમ-ચમ' એવો અવાજ થતો

**ચમચમવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ચમ ચમ,'–ના. ધા.] 'ચમ ચમ' એવો અવાજ થવો. (૨) ચમચમાટની અસર થવી મારની બળતરા થવી. **ચમચમાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ચમચમાટ** પું., -ટી સ્ત્રી. [જુઓ 'ચમચમવું' + ગુ. 'આટ' -'આટી' કૃ. પ્ર.] ચમચમવાની અસર

**ચમચમાવવું** જુઓ 'ચમચમવું'માં.

**ચમચમિયું** વિ., ન. [જુઓ 'ચમ ચમ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] 'ચમ ચમ' એવો અવાજ કરતું (પગરખું)

**ચમચા-પૂર** વિ. [જુઓ 'ચમચો' + 'પૂરવું.'] એક ચમચામાં સમાય તેટલું

**ચમચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચમચો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ચમચો. (૨) પાન-ચૂનો વગેરે રાખવાનો નાનો ખલતો, ખલેચી

**ચમચો** પું. [તુર્કી. ચુમ્ચહ્] પાંદડાના આકારના નાના ચાડાવાળી ઘાટીલા આકારની નાની કડછી. (૨) કોલસા ખાંડવાનો સીધા હાથાનો પાવડો. (૨) (લા.) હાથારૂપ બનતી વ્યક્તિ

**ચમટી** સ્ત્રી. [રવા.] ચીટલી, ચૂંટી. [**૦ તોડવી** (રૂ. પ્ર.) ચીટલી, ભરવી] [(૨) ચાપિયો

**ચમટો** પું. [જુઓ 'ચમટી;' આ. પું.] ચીટલો, ચૂંટિયો.

**ચમડ-તોડ** વિ., પું. [જુઓ 'ચામડું' + 'તોડવું.'] ચામડાં કાપવાનું કામ કરતાર ચમાર

**ચમડ-પોસ** ન. [જુઓ 'ચામડું' + ફા. 'પોસ્ત્.'] ચામડાનો પાટ. (૨) ગાડી ગાડાં રથ વગેરે ઉપર પાણીની અસર ન થવા માટે નાખવામાં આવતો ચામડાનો ઓઢો

**ચમડી** સ્ત્રી. [હિં.; ગુ. 'ચામડી'] જુઓ 'ચામડી.'

**ચમડી-તૂટ** વિ. [જુઓ 'ચામડી' + 'તૂટવું.'], **ચમડી-તોડ** વિ. [ + 'તોડવું.'] (લા.) અત્યંત કંજૂસ, કૃપણ, કરપી

**ચમત્કરણ** ન. [સં.], **ચમત્કાર** પું. [સં.] પ્રકાશનો ઝબકારો. (૨) (લા.) વિસ્મય ઉપજાવે તેવો બનાવ પ્રસંગ કથન વગેરે. (૩) કાવ્યની રસિકતા. (કાવ્ય.) [**૦ કરવો** (રૂ.પ્ર.) કોઈ ન કરી શકે તેવું કામ કરી બતાવવું. **૦ દેખાડવો, ૦ બતાવવો** (રૂ. પ્ર.) અદ્ભુત કામ કરી દેખાડવું. (૨) મોહિની લગાડવી] [ચમત્કારથી પૂર્ણ

**ચમત્કારક, ચમત્કારિક** વિ. [સં.] ચમત્કાર કરનારું,

**ચમત્કારિ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ચમત્કારી હોવાપણું

**ચમત્કારી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'ચમત્કારક.'

**ચમત્કૃત** વિ. [સં.] ચમત્કારનો વિષય બનેલું

**ચમત્કૃતિ, ચમત્ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] ચમત્કાર થાય કે અનુભવાય એવું કામ, ચમત્કાર

**ચમન** પું., ન. [ફા.] બાગ, બગીચો, ઉદ્યાન, ઉપવન. (૨) (લા.) આનંદ, મોજમજા. (૩) હાસ્ય-વિનોદ

**ચમનદારી** સ્ત્રી. [ફા.] મોજમજા

**ચમન-બંદી** (-બન્દી) સ્ત્રી. [ફા.] બાગબગીચાની કામગીરી. (૨) (લા.) એ નામની એક તલવાર

**ચમન-બાજી** સ્ત્રી. [ફા.] મોજશોખ કરવાની ક્રિયા

**ચમપટી** જુઓ 'ચમકલી.'

**ચમર** પું., સ્ત્રી., ન. [સં. चामर ન.] દેવ-દરબાર તેમજ રાજ-દરબારમાં દેવ અને રાજાઓ નજીક ઊડતાં જંતુ ન આવે એ માટેનો ચમરી ગાયના પૂંછડાના વાળનો ઝૂડો. [**ચમરબંદીના ચમર વછોડવા** (રૂ. પ્ર.) મોટા માણસોની ધીરજ છોડાવવી. **૦ કરવું, ૦ ઢોળવું** (રૂ. પ્ર.) ચમરનો ઝૂડો દેવ કે રાજાના માથા આસપાસ ફેરવ્યા કરવો] [માણસ

**ચમર-કટી** પું. હાડકાં ને ચામડાં દેખાતાં હોય તેવો સુકલકડી

**ચમર-કઠા** પું., બ. વ. એક જાતના એ નામના ઘઉં

**ચમરખું** ન. [સં. चर्म-रक्षक- > પ્રા. चम्मरक्खअ-] રેંટિયાની ત્રાક જેમાં રહે તે ચામડાનો વાંસનો કે ખજૂરીનો ટુકડો, રેંટિયામાં ઘાલવાની ચામડા કે લાકડાની રક્ષણ કરનારી ચકતી. [**-ખા જેવું શરીર** (રૂ. પ્ર.) સુકલકડી શરીર]

**ચમર-ગળ** પું. એક પ્રકારનો ઘોડો

**ચમર-ઢાળ** પું. [જુઓ 'ચમર' + 'ઢાળવું.'] ઢાળેલી ચમરના જેવા પૂંછડાવાળી ઘોડાની એક જાત

**ચમર-ધર** વિ., પું. [જુઓ 'ચમર' + સં.], **ચમર-ધારી** વિ., પું. [+ સં., પું.] જેને માથે ચમર ધરવામાં આવે છે તે દેવ કે રાજા. (૨) હાથમાં ચમર લઈ તહેનાત કરનારો પરિચારક

**ચમર-ધારિણી** વિ., સ્ત્રી. [+ સં., સ્ત્રી.] હાથમાં ચમર લઈ તહેનાત કરનારી પરિચારિકા [રંગની જાત

**ચમર-બગલું** ન. [+ જુઓ 'બગલું.'] બગલાની એક કાળા

**ચમર-બંદ(-ધ)** (-બન્દ, -ધ) પું. ['ચમર' + ફા. 'બન્દ્' પ્ર.] **ચમર-બંદી** (-બન્દી, -ન્ધી) પું. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જેના માથા આસપાસ ચમર ફરે છે તેવો રાજા કે તવંગર માણસ (૨) (લા.) સત્તાધારી માણસ

**ચમરવો** પું. ઘોડાના સાજ ઉપરનું ઢાંકણ

**ચમરસ** પું. જોડા કઠવાથી પડતો પગના પંજામાંનો ડણ, આંટણ

**ચમરાજ** ન. ભરવાડણનું ઊનનું ઓઢણું ['ચમર-બંદ.'

**ચમરાળ** વિ. [જુઓ 'ચમર' + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.] જુઓ

**ચમરિયાં** સ્ત્રી. એક પ્રકારની એ નામની જુવાર

**ચમરિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ચમર' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] પૂંછડે ચમરી ગાયના જેવા ધોળા વાળવાળો બળદ

**ચમરી**[1] સ્ત્રી. [સં.] હિમાલય પ્રદેશમાં થતી પૂંછડે ગુચ્છાવાળા વાળવાળી એક જાતની સફેદ ગાય

**ચમરી**[2] સ્ત્રી. [સં. चामरिका > પ્રા. चामरिआ] ચમરી ગાયના પૂંછડાના વાળની બનાવેલી છડી. (૨) (લા.) ઘોડાના વાળની બનાવેલી મચ્છર વગેરે ઉડાડવાની છડી. (૩) રેસાવાળી ફૂલની મંજરી. (૪) ફૂલની મંજરીના ઘાટની રેશમ કે ઊનની બનાવટ

**ચમરું** ન. [સં. चामरक- > પ્રા. चामरअ-] (લા.) પૂંછડાને છેડેના મોવાળા. (૨) મકાઈના છોડ ઉપર તેમજ શેરડીના છોડ ઉપર દેખાતી માંજર

**ચમરૂકો** પું. એ નામની એક રમત

**ચમરો-ભમરો** પું. [જુઓ 'ચમર' દ્વારા + 'ભમરો.'] (લા.) મિજાજવાળી સ્ત્રી, રુઆબવાળી સ્ત્રી [ચમચો

**ચમસ** પું., ન. [સં.] સોમરસ પીવા માટેનો એક પ્રકારનો

**ચમાર** પું. [સં. चर्मकार > चम्मार] મરેલાં ઢોરનાં ચામડાં સાફ કરવાનો ધંધો કરનારી જ્ઞાતિનો હરિજન

**ચમાર-કામ** ન. [+ જુઓ 'કામ.[2]'] ચમારનો ધંધો

**ચમાર-ચૌધર** (-રય) સ્ત્રી. [+ અસ્પષ્ટ] ચમારોની સભા, ચમારોનો ડાયરો

**ચમાર(-રે)ણ** (-ણ્ય), **ચમારણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચમાર' + ગુ. 'અ(-એ)ણ'-'અણી' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચમાર જ્ઞાતિની સ્ત્રી

**ચમાર-દુધેલી, ચમાર-દૂધલી, ચમાર-દૂધી** સ્ત્રી. એ નામનો ચોમાસામાં થતો એક વેલો, નાગલા-દુધેલી, ઉતરણ

**ચમાર-વાડો** પું. [જુઓ 'ચમાર' + 'વાડો.'] ચમાર લોકોનો મહોલ્લો

**ચમારિયું** ન. એ નામનું એક જીવડું

**ચમારેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'ચમારણ.'

**ચમૂ** સ્ત્રી. [સં.] સેના, સૈન્ય, લશ્કર, ફોજ. (૨) રમનારાંની ટુકડી, 'ટીમ' (બ. ક. ઠા.) ['કમાન્ડર'

**ચમૂ-નાથ, ચમૂ-પતિ** પું. [સં.] સેના-પતિ, સેનાધ્યક્ષ,

**ચમૂરુ** પું. [સં. चमूरु] એક પ્રકારનો મૃગલો

**ચમેટ** પું. કસરત કરવા માટેનું મુગદળ

**ચ(-ચિ)મેડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. એ નામનો એક છોડ (જેનાં કાળાં બીને તપાવી વાટી ઊઠેલી આંખમાં આંજવામાં આવે છે.). (૨) એ છોડનાં કાળાં બી

**ચમેડિયું** ન. [+ ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (જેનાં પાન વાટી ઊઠેલી આંખના ઔષધ તરીકે આંજવામાં આવે છે તેવો) એક છોડ [જુઓ 'ચમેડ.'

**ચમેડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચમેડ'. + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**ચમેલી** સ્ત્રી. [સં. चम्पकवल्लिका > પ્રા. चंपय-अल्लिआ] એ નામની જાઈ-જૂઈ પ્રકારની એક ફૂલ-વેલ, ચંપેલી, ચંબેલી

**ચમોટી** સ્ત્રી. [સં. चर्म-पट्टिका > પ્રા. चम्मउट्टिआ, હિં.] ચાબુક. (૨) કેદીઓની બેડી પહેરાવતાં છોલાય નહિ એ માટે એની નીચે બાંધવાનો ચામડાનો નાનો પટ્ટો. (૩) વાળંદનું ચામડાનું લટપટિયું

**ચમોટો** પું. [સં. चर्म-पट्टक > પ્રા. चम्मउट्टअ-, હિં. 'ચમોટા'] મોટી ચમોટી. (૨) અસ્ત્રો સજવાની સહલી. (૩) હજામત કરતી વેળા રાખવામાં આવતું કપડું

**ચમ્મડ** વિ. [સં. चर्मन् > પ્રા. चम्म + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર., પછી વિ.] ચામડા જેવું, ઝટ તૂટે કે ફાટે નહિ તેવું. (૨) (લા.) કંજૂસ, કૃપણ, કરપી ['ચમડી-તૂટ.'

**ચમ્મડ-તોડ** વિ. [જુઓ 'ચમ્મડ' + 'તોડવું.' હિં.] જુઓ

**ચમ્મર** જુઓ 'ચમર.'

**ચમ્મર-બંધ(-ધ)** (-બન્દ, -ન્ધ) જુઓ 'ચમર-બંદ(-ધ).'

**ચમ્મરબંદી(-ધી)** (-બન્દી, -ન્ધી) જુઓ 'ચમર-બંદી(-ધી).'

**ચમ્મારો** પું. દેશી ઊનના વણેલા દોરાનું બનાવેલું જાડું પાથરણું

**ચય** પું. [સં.] ઢગલો, ઢગ, રાશિ. (૨) ગણિતની શ્રેઢીમાં નજીક નજીકની સંખ્યા વચ્ચે તફાવત બતાવનારી સામાન્ય સંખ્યા, 'કૉમન ડિનૉમિનેટર.' (ગ.)

**ચયન** ન. [સં.] એકઠું કરવું એ, સંચય, સંગ્રહ

**ચય-શ્રેઢી,-ણિ(-ણી)** સ્ત્રી. [સં.] સરખા તફાવતવાળો ચડતો કે ઊતરતો સંખ્યા-ક્રમ, 'ઍરિથમેટિકલ સિરીઝ,' 'ઍરિથમેટિકલ પ્રોગ્રેશન.' (ગ.)

**ચર[1]** પું. [સં.] ગુપ્તચર, જાસૂસ, 'ડિટેક્ટિવ'. (૨) મેષ કર્ક તુલા મકર એ ચાર રાશિઓ. (જ્યો.). (૩) સ્વાતિ પુનર્વસુ શ્રવણ ધનિષ્ઠા શતતારકા એ નક્ષત્રો. (જ્યો.). (૪) ન. ભૂમધ્યરેખાથી યામ્યોત્તર અંતર. (જ્યો.) (સં. તત્સમ શબ્દોમાં ઉત્તર પદ તરીકે 'ફરનાર'નો અર્થ; જેમકે 'જલ-ચર' 'સ્થલ-ચર,' નિશા-ચર' વગેરે)

**ચર[2]** (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચરવું.'] કિલ્લાની આસપાસની ખોદેલી ખાઈ. (૩) સમુદ્રમાં બે મોજાંઓ વચ્ચે પડતો નીચાણવાળો ભાગ. (૩) ચૂલ [અન્ન

**ચર[3]** પું. [સં. चरु] હોમ હવન માટે રાંધેલું બલિ આપવાનું

**ચર[4]** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ચર' એવો અવાજ થાય એમ

**ચરક[1]** પું. [સં.] જુઓ 'ચર' (ગુપ્ત-ચર). (૨) ઈ. સ. પૂર્વે થયેલા સુપ્રસિદ્ધ ભારતીય વૈદ્યક-શાસ્ત્રી. (સંજ્ઞા.)

**ચરક[2]** પું. શેરડી પીલવાનો કોલુ, ચિચોડો. (૨) ચકભિલ્લુની રમત, ખોભિલ્લુ

**ચરક[3]** (-કય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચરકવું.'] પક્ષીની હગાર

**ચર-કટો** વિ.,પું. [જુઓ 'ચારો' + હિં. 'કાટના.'] ઢોર માટે ચારો કાપી લાવનારો માણસ. (૨) (લા.) હલકો માણસ

**ચરકણ,-ણિયું** વિ. [જુઓ 'ચરકવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર. + 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચરકયા કરતું, હગ્યા કરતું. (૨) (લા.) બીકણ, કૌસી, ડરકુ, ડરકણ

**ચરકણું[1]** ન. [જુઓ 'ચરકવું' + ગુ. 'અણું' ક્રિયાવાચક કૃ. પ્ર.] વારંવાર ચરકયા કરવાનો રોગ

**ચરકણું[2]** વિ. [જુઓ 'ચરકવું' + ગુ. 'અણું' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ચરકણ.'

**ચરક-ભરેક** ક્રિ. વિ. [રવા.] સહેજસાજ છરકો કરે એમ

**ચરકરો** પું. હાથીના મહાવત પાસે રહેનારો નોકર

**ચરકલડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચરકલડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચકલી. (પદ્યમાં.) [ચકલું. (પદ્યમાં.)

**ચરકલડું** ન. [જુઓ 'ચરકલું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**ચરકલિયું** ન. એ નામનું એક ઘાસ

**ચરકલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચરકલું' + ગુ 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચકલી (પક્ષી). (૨) (લા.) રેંટિયામાં આવતો લાકડાનો નાનો ટુકડો. (૩) ઠેસી, ચાંપ. (૪) નાની કૂલડી. (૫) પાણીની ચકલી

**ચરકલું[1]** ન. [જુઓ 'ચકલું'(પક્ષી;)'ર'નો પ્રક્ષેપ.] ચકલું (પક્ષી)

**ચરકલું[2]** વિ. [જુઓ 'ચરકવું'+ગુ. 'લું' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ચરકણ.'

**ચરકલો[1]** પું. [જુઓ 'ચરકલું.[1]'] ચરકલીનો નર (પક્ષી), ચકલો. (૨) ચામડાના કે લોખંડના કોસના માસ ઉપર લટકાવવામાં આવતો લાકડાનો કાણાવાળો બદામના આકારનો ટુકડો

**ચરકલો[2]** પું. [જુઓ 'ચકલો;[1]' 'ર'નો પ્રક્ષેપ.] રોટલી વગેરે વણવાનો પાટલો, ચકલો, આડણી

**ચરકવું** અ.ક્રિ. [રવા.] (પક્ષીનું) હગવું. (૨) પક્ષીની જેમ ટુકડે ટુકડે નરમ હગવું. [**ચરકી ના(-નાં)ખવું** (રૂ.પ્ર.) લીધેલા પૈસા અનિચ્છાથી પરત કરવા] **ચરકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ચરકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ચર-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] ગ્રહને એક અંશથી બીજા અંશ ઉપર જતાં લાગતો સમય. (જ્યો.). (૨) દિનમાન જાણવામાં ઉપાયરૂપ એક સમય. (જ્યો.)

**ચરકાવવું** જુઓ 'ચરકવું'માં. (૨) (લા.) લઈ ગયેલા કે આપેલા પૈસા પાછા કઢાવવા

**ચરકાવું** જુઓ 'ચરકવું'માં.

**ચરકી** સ્ત્રી. નાનો સંઘાડો. (૨) સુકાનનો એક ભાગ. (વહાણ.)

**ચરકી(-ખી)ડો** પું. [જુઓ 'ચરખો.'] કપાસ લોઢવાનો સંચો, ચરખો. (પદ્યમાં.) (૨) સંઘાડો, ખરાદ

**ચરકું(-ખું)** વિ. સહેજ તમતમું તથા કડછું. (૨) ચિમળાયેલું, ચિમોડાયેલું

**ચરખ-પૂજા** સ્ત્રી. [અસ્પષ્ટ + સં.] (લા.) એક પ્રકારની શિવજીની પૂજા [વિભાગ

**ચર-ખંડ** (-ખણ્ડ) પું. [સં. चरु + સં.] હોમ-હવનના ચરુનો

**ચરખા-વેરો** પું. [જુઓ 'ચરખો' + 'વેરો.'] ચરખા-ચકડોળ ચલાવવા ઉપર લેવામાં આવતો કર કે લેતરી. (૨) રૂ કાંતવાના ચરખા ચલાવવા ઉપરનો લેવાતો વેરો

**ચરખા-સંઘ** (-સઙ્ઘ) પું. [જુઓ 'ચરખો' + સં.] ચરખા ચલાવનારાઓની મંડળી

**ચરખિયું** વિ. [જુઓ 'ચરખો' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ચરખાને લગતું. (૨) ચરખાના કારખાનામાં–મિલમાં કામે જતું

**ચરખી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચરખો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ચરખો. (૨) પવન-ચક્કી

**ચરખીડો** જુઓ 'ચરકીડો.'

**ચરખું** જુઓ 'ચરકું.'

**ચરખો** પું. [ફા. ચર્ખહ્] સૂતર કાંતવાનું યંત્ર, રેંટિયો. (૨) કપાસ લોઢવાનું યંત્ર. (૩) સંઘાડો, ખરાદ. (૪) ચકડોળ, ફજેત-ફાળકો. [૦ **ચલાવવો** (રૂ.પ્ર.) પોતાના કામમાં લાગી રહેવું. (૨) ખા ખા કરવું. **સેતાની ચરખો** (રૂ.પ્ર.) યાંત્રિક વાહન]

**ચરગ** ન. એ નામનું એક શિકારી પક્ષી

**ચરગણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચરવું દ્વારા.] ઢોર ચારવાની જમીન, ગોચર

**ચર-ચર** (ચરય-ચરય) સ્ત્રી. [રવા.] 'ચર ચર' એવો અવાજ. (૨) (લા.) ધીમી બળતરા. (૩) ક્રિ. વિ. એવો અવાજ થાય એમ

**ચરચરવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ચર ચર,'-ના.ધા.] 'ચર ચર' એવો અવાજ થવો. (૨) (લા.) બળતરા થવી. **ચરચરાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. [ચરવું એ

**ચરચરાટ** પું. [જુઓ 'ચરચરવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] ચર-

**ચરચરાવવું** જુઓ 'ચરચરવું'માં. [બળતરા

**ચરચરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચરચરવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] (લા.)

**ચરચવું** સ. ક્રિ. [સં. चर्च्, અર્વા. તદ્ભવ] ચર્ચા કરવી,

વિચાર-વિનિમય કરવો. (૨) લેપ કરવો, ખરડવું, લગાડવું. (૩) લેપ કરતાં પૂજન કરવું. **ચરચાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચરચાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચરચાવવું, ચરચાવું** જુઓ 'ચરચવું'માં.

**ચર-જ્યોતિ** ન. [સં. °જ્યોતિસ્] આકાશમાં ફરતું લાગતું તે તે જ્યોતિ કે પ્રકાશિત પદાર્થ. (જ્યો.)

**ચરડ[1]** પું. ['ચોર-ચરડ' એવો જોડિયો પ્રયોગ] ચોર

**ચરડ[2]** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ચરડ' એવો અવાજ થાય એમ (લૂગડું કાગળ વગેરે ફાટવાનો તેમજ ચામડાના નવા જોડા વગેરેનો)

**ચરડ(-ડૂ)કિયું** ન. [રવા.] ઊભી ગોટલી ઉપર આડી ગોટલી રાખી બનાવવામાં આવતું એક રમકડું

**ચરડ(-ડૂ)કિયો** પું. [રવા.] બે લાકડાં સામસામાં ઘસી અગ્નિ ઉત્પન્ન કરનારું યંત્ર

**ચરડકો** પું. [જુઓ 'ચરડ' + ગુ. 'કો' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ચરડ થઈ ફાટવાનો કે ચિરાવાનો અવાજ. (૨) (લા.) દિલ ચિરાઈ જાય તેવી લાગણી, ધ્રાસકો

**ચરડ ચરડ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ચરડ.'–દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ચરડ.'

**ચરડવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ચરડ,'- ના. ધા.] 'ચરડ' અવાજ થાય એમ ચીરવું–ફાડવું. **ચરડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચરડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચરડવો** પું. માટીનો મોટો કળશો, મોટું કૂલડું, કૂલડો, કૂરડો

**ચરડાવવું, ચરડાવું** જુઓ 'ચરડવું'માં. [કણસલાં

**ચરડાં** ન., બ. વ. ['ચરડું' રવા.] દાણા કાઢી લીધા પછીનાં

**ચરડૂકિયું** જુઓ 'ચરડકિયું.'

**ચરડૂકિયો** જુઓ 'ચરડકિયો.'

**ચરણ[1]** પું., ન. [સં.] પગ, ટાંગો, ટાંગ. (૨) પદ્યના શ્લોક કે કડીનો ચારમાંનો પ્રત્યેક પાદ, તૂક. (૩) ચોથો ભાગ, 'ક્વૉર્ટર.' (ગ.) (૪) શાળા (સ્કૂલ) (ર.વા.) [**૦ કરવાં, ૦ ધરવાં** (રૂ.પ્ર.) પધરામણી કરવી. **૦ ધરીને બેસવું** (-બૅસવું) (રૂ.પ્ર.) શરણે જઈ રહેવું. **૦ની રજ** (રૂ. પ્ર.) દાસ, સેવક. **૦ પકડવા** (રૂ.પ્ર.) શરણે જવું. **૦ સેવવા** (રૂ.પ્ર.) શરણે જઈ સેવા કરવી. **-ણે ધરવું** (રૂ.પ્ર.) સોંપવું. **-ણે પડવું, -ણે લાગવું** (રૂ.પ્ર.) શરણે જઈ રહેવું]

**ચરણ[2]** ન. [સં.] ફરવું એ. (૨) ચરવાની જગ્યા, ગોચર. (૩) ચરવાનો પદાર્થ, ઘાસ-ચારો [પદ-કમળ

**ચરણ-કમલ(-ળ)** ન. [સં.] (કમળના જેવું) સુકોમળ ચરણ,

**ચરણ-ગત** વિ. [સં.] ચરણમાં આવી પડેલું કે રહેલું

**ચરણ-ચિહ્ન** ન. [સં.] પગના પંજામાંનું તે તે નિશાન. (૨) ધૂળ માટી કાદવ પથ્થર વગેરે ઉપર પડેલી પગના પંજાની છાપ

**ચરણ-ટિપ્પણી** સ્ત્રી. [+જુઓ 'ટિપ્પણી.'] પાદ-ટીપ, 'ફૂટ-નોટ' (ર. વા.)

**ચરણ-તલ(-ળ)** ન. [સં.] પગના પંજાની નીચેની સપાટી

**ચરણ-દ્વય** ન., -યી સ્ત્રી. [સં.] બેઉ ચરણ, બેઉ પગ

**ચરણ-પરસ** ન., બ. વ. [સં. चरण + स्पर्श, અર્વા. તદ્ભવ; પું., માંથી ન., અને બ. વ.] ગુરુ-આચાર્ય વગેરેનાં ચરણોનાં તળાંનો સ્પર્શ

**ચરણ-પંકજ** (-પઙ્કજ) ન. [સં.] જુઓ 'ચરણ-કમલ.'

**ચરણ-પાદુકા** સ્ત્રી. [સં.] ચાખડી

**ચરણ-પ્રક્ષાલન** ન. [સં.] પગ ધોવાની ક્રિયા

**ચરણ-ભૂમિ** સ્ત્રી. [સં.] વિચરણ કરવામાં આવતું હોય તે જમીન, હરવા–ફરવાનો ભૂ-ભાગ

**ચરણ-મર્દન** ન. [સં.] પગ દબાવવાની ક્રિયા, પગ-ચંપી

**ચરણ-રજ** સ્ત્રી. [ + સં. रजस् ન.] ગુરુ આચાર્ય વગેરે જ્યાં જ્યાં ચાલે ત્યાંની ધૂળ. (૨) (લા.) દાસ, સેવક [**૦ વી** (રૂ. પ્ર.) ભાવપૂર્વક નમન કરવું]

**ચરણ-રેણુ** સ્ત્રી. [સં., પું.] જુઓ 'ચરણ-રજ.'

**ચરણ-વંદન** (-વન્દન) ન. [સં.] ગુરુ આચાર્યો વગેરેનાં ચરણોમાં કરવામાં આવતા નમસ્કાર

**ચરણવું** અ. ક્રિ. [રવા.] દુઃખનો ભાનની કે અભાન અવસ્થામાં ઊંહકારો કરવો. (૨) ઊંઘમાં દાંત કચકચાવવા. (૩) દિલમાં બળવું. (૪) સ. ક્રિ. ડામ દેવા. **ચરણાવું** ભાવે., કર્મણિ., ક્રિ. **ચરણાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચરણ-વેધ** પું. [સં.] હાથની સહાય વિના કેવળ પગથી નિશાન તાકવાની ક્રિયા

**ચરણ-સેવા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ચરણ-મર્દન.'

**ચરણ-સ્થાન** ન. [સં.] પગ મૂકવાનું ઠેકાણું

**ચરણ-સ્પર્શ** પું., ન., બ. વ. [સં., પું.] જુઓ 'ચરણ-પરસ.' [છંદ, પાદાકુળ છંદ. (પિં.)

**ચરણાકુલ(-ળ)** પું. [સં.] સોળ માત્રાનો એક માત્રામેળ

**ચરણાગત** વિ. [સં. चरण + आ-गत] ગુરુ કે આચાર્ય યા દેવને શરણે આવી રહેલું

**ચરણાબ્જ** ન. [સં. चरण + अब्ज ] જુઓ 'ચરણ-કમલ.'

**ચરણાભરણ** ન. [સં. चरण + आ-भरण].પગનું ઘરેણું

**ચરણામૃત** ન. [સં. चरण + अमृत] ગુરુ આચાર્ય કે દેવનાં ચરણોનું પૂજન કર્યા પછી એવું પ્રસાદી પાણી વગેરે પ્રવાહી. (૨) ગંગા યમુના વગેરે પવિત્ર નદીઓની રજ

**ચરણારવિંદ** (-વિન્દ) ન. [સં. चरण + अरविन्द] જુઓ 'ચરણ-કમલ.' [અડધો ભાગ

**ચરણાર્ધ** પું. [સં. चरण + अर्ध] વિ.] પદ્યના પાદ કે ચરણનો

**ચરણાવવું, ચરણાવું** જુઓ 'ચરણવું'માં.

**ચરણાંબુજ** (-ણામ્બુજ) ન. [સં. चरण + अम्बुज] જુઓ 'ચરણ-કમલ.'

**ચરણિયો** પું. [સં. चरणिक्क- > પ્રા. चरणिअअ-], **ચરણું** ન., **-ણો** પું. [સં. चरणक- > પ્રા. चरणअ-; જૂ. ગુ.] સ્ત્રીઓનો નીચેનો અડધો દેહ ઢાંકનારું કપડું, ચણિયો, ઘાઘરો

**ચરણોદક** ન. [સં. चरण + उदक] જુઓ 'ચરણામૃત(૧).'

**ચરપણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી- [સં. कृपण > કરપણ દ્વારા] (લા.) ચીકણાપણું, ચીકાશ. (૩) કંજૂસાઈ, કૃપણતા [આદત

**ચરપણ-વેડા** (-ણ્ય) પું., બ.વ. [ + જુઓ 'વેડા.'] કંજૂસાઈની

**ચરપણું** વિ. [જુઓ 'ચરપણ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] કંજૂસ, કૃપણ, કરપી [અવગુણ જોનારાં

**ચરપાં-નરપાં** વિ., ન., બ. વ. [જુઓ 'ચરપું,'–દ્વિર્ભાવ.] (લા.)

**ચરપી** વિ. [જુઓ 'કરપણ'ના 'કરપી' દ્વારા.], -પું વિ. [જુઓ 'ચરપી' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કંજૂસ, કૃપણ, કરપી

**ચરપો** પું. હોકાની ચલમમાં દેવતા ભર્યા પછી એને ઢાંકવાનું

પતરું, સરકો

**ચરકડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ઠપકો દેવો, વઢવું, લડવું. **ચરકડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચરકડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચરકડાટ** પું. [જુઓ 'ચરકડવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ચરકડવું એ, ગુસ્સાની બોલચાલ, ચડફડાટ

**ચરકડાવવું, ચરકડાવું** જુઓ 'ચરકડવું'માં.

**ચરબી** સ્ત્રી. [ફા.] પ્રાણીઓના શરીરમાંનો ચામડીની અંદર સ્નાયુઓમાં રહેલો ઘી જેવો પદાર્થ. [**૦ કરવી, ૦ કરડવી** (રૂ. પ્ર.) મદથી બીજાને હેરાન કરવું. **૦ ચડ(-ઢ)વી, ૦ વધવી** (રૂ. પ્ર.) અભિમાન આવવું, મદ આવવો]

**ચરબી-દાર** વિ. [ફા.] ચરબીવાળું. (૨) (લા.) મદમસ્ત, અભિમાની, ગર્વીલું

**ચરુ-ભક્ષ** સ્ત્રી. [સં. चरु-भक्ष] હોમ હવન યજ્ઞ વગેરેમાં નિવેદિત પ્રસાદી ખાવી એ. (૨) લગ્ન વિધિમાં કંસારનું પ્રાશન કરવું એ

**ચરભડવું** જુઓ 'ચડભડવું.' **ચરભડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચરભડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. ['ચડભડાટ.'

**ચરભડાટ** પું. [જુઓ 'ચરભડવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] જુઓ

**ચરભડાવવું, ચરભડાવું** જુઓ 'ચરભડવું' -'ચડભડવું'માં.

**ચરમ**[1] વિ. [સં.] છેલ્લું. (૨) ઊંચી કક્ષાએ રહેલું

**ચરમ**[2] (-મ્ય) ન. [સં. कृमि > 'કરમ' દ્વારા] કરમિયું, કૃમિ

**ચરમ-પંથી** (-પન્થી) વિ. [સં., પું.] મોક્ષના માર્ગ તરફ ગતિ કરનારું [બાંધછોડ, 'કૉમ્પ્રોમાઇઝ'

**ચરમ-સંદેશ** (-સન્દેશ) પું. [સં.] આખરી સંદેશો. (૨)

**ચરમાળિ(-ળિ)યો** પું. હરિજન કોમનો એક દેવ

**ચરમિયું** ન. [સં. कृमि > 'કરમ' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કરમિયું, કૃમિ

**ચરમો** પું. તમાકુના પાકમાં આવતો એ નામનો એક રોગ

**ચર-યોગ** પું. [સં.] રવિવારે મંગળવારે બુધવારે શુક્રવારે અને શનિવારે અનુક્રમે પૂર્વાષાઢા આર્દ્રા વિશાખા રોહિણી મઘા અને મૂલ નક્ષત્ર આવે તેવો યોગ. (જ્યો.)

**ચરર, ૦ર** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ચરર' એવા અવાજથી

**ચર-રાશિ** સ્ત્રી. [સં., પું.] મેષ કર્ક તુલા અને મકર એ દરેક રાશિ. (જ્યો.)

**ચરલ** ન. એ નામનું એક ઝાડ

**ચરવડવું** જુઓ 'ચરકડવું.' **ચરવડાવું** કર્મણિ., **ચરવડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. ['ચરકડાટ.'

**ચરવડાટ** પું. [જુઓ 'ચરવડવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] જુઓ

**ચરવડાવવું, ચરવડાવું** જુઓ 'ચરવડવું'માં.

**ચરવડી** ક્રિ. વિ. [રવા.] ઝટ, જલદી, ઉતાવળે

**ચરવડો** પું. [જુઓ 'ચરવો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે પ્ર.] જુઓ 'ચરવો.' [કરવાનું સાધન, ચવાણ

**ચરવણ** પું. [જુઓ 'ચરવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ચારો

**ચરવલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એક પ્રકારની વેલ

**ચરવલો** પું. પહેરવાનું એક જાતનું કપડું, ચોલ-પટો

**ચરવળવું** અ. ક્રિ. [રવા.] કાંઈ કરવા માટે તલપાપડ થવું. (૨) (લા.) મનમાં ખૂંચ્યા કરવું. **ચરવળાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ચરવળાટ** પું. [જુઓ 'ચરવળવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ચરવળવાની ક્રિયા

**ચરવળાવવું** જુઓ 'ચરવળવું'માં.

**ચરવાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચરવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] ચરાવવા જવાનું મહેનતાણું, ચરાઈ [કરનારો, રાવત

**ચરવા-દાર** પું. [જુઓ 'ચરવું' + ફા. પ્રત્યય.] ઘોડાની ચાકરી

**ચરવાયો** પું. [જુઓ 'ચરવું' દ્વારા.] ઢોર ચરાવનારો, ગોવાળ

**ચર-વીંગડું** વિ. આરવીતડું, તોફાની

**ચરવી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચરુ' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઢળતા પેટાળવાળું તાંબા-પિત્તળનું જરા પહોળા મોઢાનું વાસણ, દેગડો

**ચરવું** અ. ક્રિ. [સં., તત્સમ] ચાલવું, ફરવું. (આ અર્થમાં ગુ.-માં ભાગ્યેજ વપરાય છે). (૨) (લા.) સ. ક્રિ. જમીનમાં ઊગેલું ઘાસ દાંતથી કરડી ખાવું (પશુઓની એ ક્રિયા). (૩) (લા.) રળવું, પેદા કરવું. (એ (૨) (૩) અર્થમાં સ. ક્રિ. છે, પરંતુ ભૂ. કૃ. કર્તરિ પ્રયોગે: 'ઘોડો ચર્યો.') **ચરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચારવું** પ્રે., સ. ક્રિ. **ચરાવવું** પુનઃ પ્રે., સ. ક્રિ. [**ચરી ખાવું** (રૂ. પ્ર.) રળી લેવું, કમાઈ લેવું. (૨) લાંચ રુશવત લેવી. (૩) પરસ્ત્રીગમન કરવું]

**ચરવૈયો** પું. [જુઓ 'ચરવું' + ગુ. 'ઐયો' કૃ. પ્ર.] ચરાવવા લઈ જનારો ગોવાળ, ચરવાયો

**ચરવો** પું. [સં. चरुक- > પ્રા. चरुअ-] જુઓ 'ચરવડો.'

**ચરસ**[1] પું. ભાંગ અથવા ગાંજાનું લીલા-પીળા રંગનું સત્ત્વ. (૨) (લા.) વ્યસન, ચસકો. (૩) તીવ્ર ઇચ્છા. [**૦ લાગવો** (રૂ. પ્ર.) તીવ્ર ઇચ્છા થવી]

**ચરસ**[2] પું. કૂવામાંથી કોસ દ્વારા પાણી કાઢવાનું ચામડા યા લોખંડનું સાધન. (૨) ભેંસ બળદ વગેરેના ચામડામાંથી બનાવેલો મોટો થેલો [પીવાનું બંધાણી

**ચરસ-બાજ** વિ. [જુઓ 'ચરસ[1]' + ફા. પ્રત્યય.] ચરસ

**ચર-સંસ્કાર** (-સંસ્કાર) પું. [સં.] સૂર્ય તથા તારાઓના ઉદયાસ્ત કાઢવા કરવો પડતો ગાણિતિક એક સંસ્કાર. (જ્યો.)

**ચરસી**[1] વિ. [જુઓ 'ચરસ[1]' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ચરસ પીવાનું વ્યસની

**ચરસી**[2] પું. [જુઓ 'ચરસ[2]' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કોસ હાંકનાર મજૂર, કોસિયો [(૨) ચરનારું (ઢોર)

**ચરંદું** (ચરન્દું) વિ. [ફા. 'ચરન્દહ્'-ચરનારું] ફર્યા કરનારું.

**ચરાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચારવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] ચરાવવા જવાની ક્રિયા. (૨) ચરાવવા લઈ જવાનું મહેનતાણું (બેઉ માટે 'ચરામણ,-ણી')

**ચરાઈ-વેરો** પું. [+ જુઓ 'વેરો.'] ઢોર સરકારી જમીનમાં ચરવા જાય એને અંગે લેવામાં આવતી સરકારી લેતરી

**ચરાઉ** વિ. [જુઓ 'ચરવું' ગુ. આઉ' કૃ. પ્ર.] ઢોરોને ચરવા માટે અલાયદું રાખવામાં આવેલું (બીડ કે એવી જમીન)

**ચરાચર** વિ. [સં. चर + अ-चर] ચેતન અને જડ, જંગમ અને સ્થાવર [(૨) પોતિયું, ફાળિયું

**ચરાડિયું**[1] ન. [જુઓ 'ચીરો' દ્વારા.] ફડાસિયું, ફાડ, ચીરો.

**ચરાડિયું**[2] ન. ડામ દેવો એ [ગર્વિષ્ઠ

**ચરાડિયું**[3] વિ. શરીરમાં જાડું. (૨) (લા.) અભિમાની,

**ચરાણ** ન. [જુઓ 'ચરાવું' + ગુ. 'આણ' કૃ. પ્ર.] ચરવા માટેની જગ્યા, ગૌચર, ચરો, 'પાશ્ચર-લૅન્ડ'. (૨) જુઓ 'ચરાઈ.' (૩) સમુદ્ર-કાંઠાની મીઠું પકવવાની જગ્યા

**ચરામણ** ન., -ણી સ્ત્રી. [જુઓ 'ચરવું' ગુ. 'આમણ,'-ણી' ચરાવવાની ક્રિયા. (૨) ચરાવવાનું ગોવાળને આપવાનું મહેનતાણું, ચરાઈ

**ચરાલ** ન. એ નામનું એક પક્ષી

**ચરાવવું, ચરાવું** જુઓ 'ચરવું'માં.

**ચરાળ** વિ. પ્રમાણ કરતાં વધારે ઊંચું, ઉભેડુ. (૨) સ્પર્શ કે ભોંકવાની અસર ન થાય તેવું, બહેરું ખોડ

**ચરાળું** વિ. [જુઓ 'ચરવું' + ગુ. 'આળું' કૃ. પ્ર.] ચરનારું. (૨) (લા.) ન. પક્ષી

**ચરાંતર** (ચરા-તર) ન. [સં. चर + अन्तर] વિષુવવૃત્તથી ઉત્તર કે દક્ષિણે સૂર્યોદય થાય તેટલા સમયનું અંતર. (જ્યો.)

**ચરાંશ** (ચરાંશ) પું. [સં. चर + अंश] કોઈ પણ સ્થળના અક્ષાંશને કારણે આકાશીય પદાર્થના દૈનિક ઉદય-અસ્ત સમયમાં માલૂમ પડી આવતો તફાવત, ચરનું કોણાત્મક સ્વરૂપ. (જ્યો.)

**ચરિત** ન. [સં.] આચરણ, વર્તન, વર્તણૂક. (૨) જીવનની ઘટનાનું બયાન, જીવન-ચરિત્ર, જીવની

**ચરિત-કાર** વિ. [સં.] જીવન-ચરિતનું સર્જક (લેખક કર્તા)

**ચરિત-કીર્તન** ન. [સં.] આચરણનાં ગુણગાન. (૨) જીવનીનું નિરૂપણ

**ચરિત-નાયક** પું. [સં.] જેનું જીવન-ચરિત લખવામાં આવ્યું હોય છે તે પુરુષ, 'હીરો'

**ચરિત-નાયિકા** સ્ત્રી. [સં.] ચરિત-નાયકની પત્ની, 'હીરોઇન'

**ચરિત-નિરૂપણ** ન. [સં.] જીવન-ચરિતનું બયાન

**ચરિ(-રી)તર** ન. [સં. चरित्र, અર્વા. તદ્ભવ] (લા.) પાખંડ ભરેલું વર્તન. (૨) ચમત્કાર ભરેલું ભૂત-પિશાચનું વર્તન

**ચરિતવ્ય** વિ. [સં.] આચરવા યોગ્ય, આચરવા જેવું

**ચરિત-સંગ્રહ** (-સઙ્ગ્રહ) પું. [સં.] જીવન-ચરિતોનો સંગ્રહ, ચરિતાવલી

**ચરિતાર્થ** પું. [સં. चरित + अर्थ] વાસ્તવિક અર્થ, ખરો અર્થ, ભૂતાર્થ. (૨) અનુવાદ, 'પારાફ્રેઇઝ' (ન. લ.). (૩) વિ. વાસ્તવિક અર્થવાળું, ખરા અર્થવાળું, સાર્થક

**ચરિતાર્થ-તા** સ્ત્રી. [સં.] વાસ્તવિક હોવાપણું

**ચરિતાલેખન** ન. [સં. चरित + आ-लेखन] જીવનીનું ચિત્રણ, ચરિત-નિરૂપણ

**ચરિતાવલિ(-લી,-ળિ,-ળી)** સ્ત્રી. [સં. चरित + आवलि(-ली)] [જીવન-ચરિતોનો ક્રમિક સંગ્રહ

**ચરિત્ર** ન. [સં.] આચરણ, વર્તન, વર્તણૂક, ચાલ-ચલગત. ('જીવન-ચરિત' અર્થ 'ચરિત્ર'નો સં.માં નથી., ગુજ.માં જ એ વ્યાપક થયો છે.)

**ચરિત્ર-કાર** વિ. જુઓ 'ચરિત-કાર.'

**ચરિત્ર-કીર્તન** ન. જુઓ 'ચરિત-કીર્તન.'

**ચરિત્ર-નાયક** પું. જુઓ 'ચરિત-નાયક.'

**ચરિત્ર-નાયિકા** સ્ત્રી. જુઓ ચરિત-નાયિકા.'

**ચરિત્ર-નિરૂપણ** ન. જુઓ 'ચરિત-નિરૂપણ.'

**ચરિત્ર-સંગ્રહ** (-સઙ્ગ્રહ) પું. જુઓ 'ચરિત-સંગ્રહ.'

**ચરિત્રાલય** ન. [+ સં. आ-लय] 'રેફ્રમેંટરી' (દ. બા.)

**ચરિત્રાલેખન** ન. જુઓ 'ચરિતાલેખન.'

**ચરિત્રાવલિ-(-લી,-ળિ,-ળી)** સ્ત્રી. જુઓ 'ચરિતાવલિ, -લી).'

**ચરિયાણ** ન. [જુઓ 'ચરવું' દ્વારા.] ઢોરને ચરવા યોગ્ય જમીન, ગૌચર, ચરો, ચરાણ, 'પાશ્ચર-લૅન્ડ'

**ચરિંદ** (ચરિન્દ) ન. એ નામનું એક પક્ષી

**ચરી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ચરવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] ઢોરના ચારા માટે વાવેલો પાક. (૨) ઊભું થવાનું ન હોય તેવા ઢોરને ઊભું રાખી ચારો ચરવા માટેની કરવામાં આવતી લાકડાની માંડણી

**ચરી**[2] સ્ત્રી. [સં. चर्या > પ્રા. चरिआ-] માંદગી જેવા પ્રસંગે દર્દીએ ખાવા-પીવામાં પાળવાની પરહેજી, કરી

**ચરીતર** જુઓ 'ચરિતર.'

**ચરુ** પું. [સં.] હોમ હવન વગેરેમાં હોમવા માટે રાંધેલું ધાન્ય. (૨) (લા.) એવું ધાન્ય રાંધવા માટેનું દેગડા જેવું વાસણ. (૩) સર્વ-સામાન્ય દેગડો. [૦ ચડા(-ઢા)વવો (રૂ.પ્ર.) જમણ આપવું]

**ચરુડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચરુડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો [ચરુ, દેગડી (રાંધવાની)

**ચરુડો** પું. [જુઓ સં. चरु + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] મોટો દેગડો. (૨) માટીનો લોટો, ચરવડો

**ચરુ-પાત્ર** ન. [સં.] હોમ હવન વગેરેને માટે હોમવા પકવવાના ધાન્યનું વાસણ

**ચરુ-ભક્ષ** પું., -ક્ષણ ન. [સં.] હોમ હવનનું પ્રસાદીરૂપ [હવિષ્યાન્ન ખાવું એ, ચરુ-ભક્ષ

**ચરેચા(-ડા)ટ** જુઓ 'ચડેચાટ.'

**ચરેડ(-ર)વું** અ.ક્રિ. [રવા,] 'ચરરર' એવા અવાજથી ફાટવું. (૨) (લા.) ધ્રાસકો પડવો, ફાળ પડવી, ચરડકો થવો. **ચરેડા(-રા)વું** ભાવે.,ક્રિ. **ચરેડા(-રા)વવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ચરેડા(-રા)ટ** પું., -ટી [જુઓ 'ચરેડ(-ર)વું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] 'ચર ચર' એવો અવાજ. (૨) (લા.) ધ્રાસકો, ફાળ, ચરેડો

**ચરેડા(-રા)વવું, ચરેડા(-રા)વું** જુઓ 'ચરેડવું'માં.

**ચરેડી** સ્ત્રી. ધોરિયો, નીક

**ચરેડો** પું. [જુઓ 'ચરેડવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] (લા.) [ધ્રાસકો, ફાળ, ચરડકો

**ચરેરવું** જુઓ 'ચરેડવું.'

**ચરેરાટ** જુઓ 'ચરેડાટ.'

**ચરેરાવવું, ચરેરાવું** જુઓ 'ચરેડ(-ર)વું'માં.

**ચરો** પું. [જુઓ 'ચરવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] ઢોરને ચરવા માટેની જમીન, ગૌચર, ચરિયાણ 'પાશ્ચર-લૅન્ડ'

**ચરોટો** પું. [સં. चर-पट्टक- > પ્રા. चरवट्टअ-] જૈન સાધુ સાધ્વીઓને કેડથી નીચેના ભાગમાં પહેરવાનું વસ્ત્ર. (જૈન.)

**ચરોતર** ન. [સં. चतुरुत्तर (शत) – '૧૦૪ ગામોનો સમૂહ' > પ્રા. चउरुत्तर] મધ્યયુગમાં ૧૦૪ ગામોના સમૂહનો એકમરૂપ પ્રદેશ–મહી અને વાત્રક નદીઓ વચ્ચેનો ફળદ્રુપ પ્રદેશ (મધ્ય ગુજરાતનો). (સંજ્ઞા.)

**ચરોતરિયું** વિ. [જુઓ 'ચરોતર' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ચરોતરને લગતું, ચરોતરનું

**ચરોતરી** વિ. [જુઓ 'ચરોતર' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] જુઓ 'ચરોતરિયું.' (૨) વિ., સ્ત્રી. ચરોતરની લોકબોલી. (સંજ્ઞા.)

**ચરોતરું** વિ. [જુઓ 'ચરોતર' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] જુઓ 'ચરોતરિયું.' [ધર્મનો તે તે પેટા-સંપ્રદાય

**ચર્ચ** ન. [અં.] ખ્રિસ્તી ધર્મનું દેવળ, ગિરજા-ઘર. (૨) ખ્રિસ્તી

**ચર્ચક** વિ. [સં.] ચર્ચા કરનારું

**ચર્ચન** ન. [સં.] ચર્ચા-વિચારણા. (૨) લેપ, લેપન

**ચર્ચ-યાર્ડ** પું. [અં.] ખ્રિસ્તી-દેવળની આસપાસની વાડ કે વંડીથી વાળી લીધેલી ખુલ્લી જમીન. (૨) ખ્રિસ્તીઓનું કબ્રસ્તાન

**ચર્ચરી** સ્ત્રી. [સં.] મધ્યકાલની અપભ્રંશ ગેય રચના. (૨) પું. એ નામનો એક તાલ, ઝપતાલ. (સંગીત.)

**ચર્ચવું** સ.ક્રિ. [સં. चर्च्-તત્સમ] ચર્ચા-વિચારણા કરવી. (૨) લેપ કરવો, ચોપડવું, ખરડવું, લગાડવું. **ચર્ચાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચર્ચાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ચર્ચા** સ્ત્રી. [સં.] મૌખિક વિચાર-વિનિમય, વિચારોની આપલે. (૨) લેપ, ખરડ, લગાવ. [**૦ કરવી, ૦ ચલાવવી** (રૂ.પ્ર.) વિચાર-વિનિમય કરવો. (૨) ટીકા કે નિંદા કરવી, કૂથલી કરવી]

**ચર્ચા-કાર** વિ. [સં.] મોઢેથી વિચાર-વિનિમય કરનારું

**ચર્ચા-ક્ષેત્ર** ન. [સં.] વિચાર-વિનિમયના વિષયનો વ્યાપ કે વિસ્તાર

**ચર્ચા-ચર્ચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચર્ચવું,'-દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] ચર્ચા કર્યા કરવી એ, વારંવાર કરવામાં આવતી ચર્ચા-વિચારણા

**ચર્ચા-પત્ર** ન. [સં.] કોઈ પણ વિષય કે વિચાર વર્તમાનપત્રમાં રજૂ થતાં કે રજૂ કરવા ચર્ચાનો મુદ્દો રજૂ કરતો છપાતો પત્ર

**ચર્ચાપત્રી** વિ. [સં., પું.] ચર્ચાપત્રનું લખાણ લખી મોકલનાર

**ચર્ચા-પદ્ધતિ** સ્ત્રી. [સં.] વાદવિવાદ–ચર્ચાવિચારણા કઈ રીતે કરવી એની નક્કી કરવામાં આવતી રીત

**ચર્ચા-પરિષદ** સ્ત્રી. [સં. °षद्] ચર્ચા કરવા માટે મળેલી કે મળવાની સભા, ચર્ચા-સભા, 'સેમિનાર'

**ચર્ચા-પાત્ર** વિ. [સં., ન.] વાદવિવાદ કે ચર્ચા-વિચારણા કરવા જેવું, ચર્ચ્ય [મુખ્ય હોય તેવું

**ચર્ચા-પ્રધાન** વિ. [સં.] જેમાં મૌખિક વિચાર-વિનિમય

**ચર્ચા-બંધી** (-બંધી) સ્ત્રી. [સં. चर्चा + જુઓ 'બંધી.'] મૌખિક ચર્ચા કરવાની અટકાયત, 'ક્લોઝર.' [**૦ની દરખાસ્ત** (રૂ.પ્ર.) સભામાં વધુ સમય ચર્ચા ચાલતાં કોઈ પણ સભ્ય તરફથી હવે ચર્ચા આગળ ન કરવા વિશે મુકાતી દરખાસ્ત, 'ક્લોઝર-મોશન'

**ચર્ચા-મંડલ**(-ળ) (-મણ્ડલ,-ળ) ન. [સં.] જુઓ 'ચર્ચા-સભા.'

**ચર્ચા-યુક્ત** વિ. [સં.] ચર્ચાવાળું

**ચર્ચાવવું** જુઓ 'ચર્ચવું'માં. [કટેશન'

**ચર્ચા-વિચારણા** સ્ત્રી. [સં.] વિચાર-વિનિમય, સલાહ, 'કન્સ-

**ચર્ચાવું** જુઓ 'ચર્ચવું'માં. ['સેમિનાર'

**ચર્ચા-સત્ર** ન. [સં.] ચર્ચા કરવાનો નિયત સમયનો ગાળો,

**ચર્ચા-સમાજ** પું. [સં.] ચર્ચા કરનારો લોક-સમૂહ, 'ડિબેટિંગ સોસાયટી' (મો.ક.) [મંડળી

**ચર્ચા-સમિતિ** સ્ત્રી. [સં.] ચર્ચા-વિચારણા કરનારી નાની

**ચર્ચાસ્પદ** વિ. [સં. चर्चा + आस्पद ન.] જુઓ 'ચર્ચા-પાત્ર.'

**ચર્ચિત** વિ. [સં.[ જેની ચર્ચા-વિચારણા કરવામાં આવી છે તેવું. (૨) જેને લેપ કરવામાં આવ્યો છે તેવું. (૩) (લા.) નિંદિત

**ચર્ચ્ય** વિ. [સં.] ચર્ચાસ્પદ, ચર્ચાપાત્ર, ચર્ચા-વિચારણા કરવા જેવું. (૨) લેપ કે ખરડ કરવા જેવું. (૩) (લા.) નિંદવા યોગ્ય

**ચર્પટા-ષષ્ઠી** સ્ત્રી. [સં.] ભાદરવા સુદિ છઠની તિથિ. (સંજ્ઞા.)

**ચર્મ** ન. [સં.] ચામડી, ત્વચા, ખાલ. (૨) (છૂટું પાડેલું) ચામડું, ખાલડું. (૩) ઢાલ

**ચર્મ-કામ** ન. [સં. + જુઓ 'કામ.[૨]'] ચામડાનું કામ, ચામડાના વિવિધ પદાર્થ બનાવવાનું કામકાજ

**ચર્મ-કાર** વિ., પું. [સં.], -રી[૧] પું. [સં., પું.] ચામડાંની સફાઈ કરનાર, ચમાર. (૨) જોડા સીવવાનો ધંધો કરનાર, મોચી

**ચર્મકારી[૨]** સ્ત્રી. [સં.] ચમારણ. (૨) મોચણ

**ચર્મ-કાર્ય** ન. [સં.] ચામડાં સાફ કરવાનું કામ, ચર્મ-કામ

**ચર્મ-કોશ**(-ષ) પું. [સં.] ચામડાનો થેલો. (૨) વૃષણનાં બે અંદરનાં પડોમાંનું ઉપરનું પડ [છે તે) આંખ

**ચર્મ-ચક્ષુ** સ્ત્રી. [સં °चक्षुस् ન.] (પ્રાણીઓની જોઈ શકે

**ચર્મ-પત્ર** પું. [સં., ન.] લખવાના કામમાં આવે તેવું ઘેટાનું કમાવેલું ચામડું. (૨) ચામડાના જેવો મજબૂત કાગળ

**ચર્મ-મય** વિ. [સં.] ચામડા-રૂપ, ચામડાનું

**ચર્મ-રોગ** પું. [સં.] ચામડીનો રોગ

**ચર્મ-વાદ્ય** ન. [સં.] જેને ચામડું મઢેલું છે તેવું વાદ્ય (તબલાં મૃદંગ ઢોલ ઢોલક ડફ વગેરે) [પાણી

**ચર્મ-વારિ** ન. [સં.] ચામડાની બોખ કે ચામડાના કોસમાંનું

**ચર્મ-વિકાર** પું. [સં.] ચામડી ઉપરના રોગથી થતી વિક્રિયા

**ચર્મ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ચામડાં કેળવવાની વિદ્યા

**ચર્મવિદ્યા-વિશારદ** વિ., પું. [સં.] ચામડાં કેળવવાની વિદ્યામાં કુશળ માણસ

**ચર્મ-શાલા**(-ળા) સ્ત્રી. [સં.] ચામડાં કેળવવાની જગ્યા, 'ટૅનરી'

**ચર્મ-વેષ્ટન** ન. [સં.] ચામડીનું બનેલું આવરણ. (૨) ઓર (ગર્ભાશયમાંની)

**ચર્માલય** ન. [સં. चर्मन् + आ-लय] જુઓ 'ચર્મ-શાલા.'

**ચર્યા** સ્ત્રી. [સં.] હિલચાલ, ગતિ, (૨) આચરણ, વર્તન

**ચર્યા-પરિષહ** પું. [સં.] કોઈ પણ એક નિયત સ્થાન ઉપર ન રહેતાં ફરતા રહેવાનું વ્રત. (જૈન.) [(લા.) મનન

**ચર્વણ** ન., -ણા સ્ત્રી. [સં.] ચાવવું એ, વાગોળવું એ. (૨)

**ચર્વણીય** વિ. [સં.] ચાવવા જેવું, ચર્વિતવ્ય, ચર્વ્ય

**ચર્વિત** વિ. [સં.] ચાવેલું [(લા.) પુનરુક્તિ, પિષ્ટપેષણ

**ચર્વિત-ચર્વણ** ન. [સં.] ચાવેલું ફરી ચાવવું એ. (૨)

**ચર્વિતવ્ય, ચર્વ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'ચર્વણીય.'

**ચર્ષણી** સ્ત્રી. [સં.] કુલટા સ્ત્રી

**ચલ[૧]**(-ળ) વિ. [સં.] ગતિમાં રહેનારું, હલતું, હાલતું, ચાલ્યા કરતું, અસ્થિર. (૨) ખસેડી શકાય તેવું, જંગમ

**ચલ[૨]** કે. પ્ર. [હિં. 'ચલના'નું આજ્ઞા., બી.પું., એ. વ.] ચાલ, ગતિ કર, હેંડ

**ચલક-ચલાણું** ન. [જુઓ 'ચાલવું' + 'ચલાણું.'], **ચલક-ચલામણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાલવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ. પ્ર. પૂર્વ શબ્દનો દ્વિર્ભાવ.] (લા.) એ નામની એક રમત

**ચલ-કર્ણ** પું. [સં.] પૃથ્વીથી તે તે ગ્રહનું સ્વાભાવિક અંતર. (જ્યો.)

**ચલ-કેતુ** પું. [સં.] ધૂમકેતુ

**ચલ-કેંદ્ર** (-કેન્દ્ર) ન. [સં.] જે સ્થિતિમાં રાખવા માગિયે તે સ્થિતિમાં રહેનારું કેંદ્ર-બિંદુ. (ગ.)

**ચલગત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાલવું' દ્વારા.] વર્તણૂક, વર્તન ('ચાલ-ચલગત' (-ચલગત્ય) એવા જોડિયા પ્રયોગ)

**ચલ ચલ** કે. પ્ર. [જુઓ 'ચલ[2],-દ્વિર્ભાવ.] ચાલતો થા, દૂર થા (તિરસ્કારમાં કે અરુચિથી)

**ચલ-ચિત્ત** વિ. [સં.] અસ્થિર ચિત્તવાળું, ચંચળ મનવાળું

**ચલચિત્ત-તા** સ્ત્રી. [સં.] ચલચિત્ત હોવાપણું

**ચલ-ચિત્ર** ન. [સં.] 'સિનેમા,' 'મૂવી'

**ચલચિત્ર-પટ, -ટ્ટ** પુ. [સં.] સિનેમાનો પડદો (જેના ઉપર ચિત્રોની પ્રતિકૃતિ પડે છે.), 'સિનેમેટોગ્રાફ'

**ચલચિત્ર-પદ્ધતિ** સ્ત્રી. [સં.] ચિત્રપટ ઉપર સિનેમાની રીતે ચિત્રો બતાવી શિક્ષણ આપવાનો પ્રકાર

**ચલચ્ચિત્ર** ન. [સં. चलत्+चित्र, સંધિથી] જુઓ 'ચલ-ચિત્ર' (રા. દા. શુકલ).

**ચલટા** સ્ત્રી. એ નામનું એક ઝાડ

**ચલટાવવું** જુઓ 'ચલટાવું'માં. [પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચલટાવું** અ. ક્રિ. ચલિત થવું, પીગળવું. **ચલટાવવું**

**ચલણ** ન. [સં. चलन > પ્રા. चलण, પ્રા. તત્સમ] ઉપયોગ કે વ્યવહારમાં હોવું એ. (૨) રિવાજ, રસમ, રૂઢિ. (૩) સત્તા, દોર, વર્ચસ. (૪) ચાલતું નાણું, ચલણી નાણું, 'કર-સી.' (૫) સરકારી નાણા-ચિઠ્ઠી. [૦તંગી (તઙ્ગી) (રૂ. પ્ર.) ચલણી નાણાં ખૂટી પડવાં. **૦નો ફુગાવો** (રૂ. પ્ર.) ખાસ કરી કાગળની કર-સીનું ખૂબ જ વધી પડવું (જેની સામે સરકાર પાસે એટલી કિંમતનું સોનું ન હોય.). **૦ બહાર** (-બાઃર) (રૂ. પ્ર.) ચલણમાંથી ચોક્કસ સિક્કા કે નોટો રદ કરવાનું. **૦વેગ** (રૂ. પ્ર.) ચલણી નાણાંની વધઘટ. **૦વિસ્તાર** (રૂ. પ્ર.) ચલણી નાણાંનો ફેલાવો. **૦સંકોચ** (-સઙ્કોચ) (રૂ. પ્ર.) ચલણને ફરતું અટકાવવાનો પ્રયત્ન]

**ચલણી** વિ. [જુઓ 'ચલણ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ચલણમાં -વ્યવહારમાં ચાલુ હોય તેવું, 'કરન્ટ.' [૦ **કટકો** (રૂ. પ્ર.) વેચાય તેવો દસ્તાવેજ, હૂંડીપત્ર, ચલણી દસ્તાવેજ, ચલણી રુક્કો, ચલણી-લેખ, ચલણી-હૂંડી)]

**ચલતા-પુર્જા** પું. [હિં. 'ચલતા' + ફા. પુર્જહ્] (લા.) વ્યવહાર-કુશળ. (૨) ગાડરિયા પ્રવાહમાં તણાયે જનાર ઇસમ

**ચલતી** વિ., સ્ત્રી. [હિં.] આઠ માત્રાનો એક તાલ. (સંગીત.). (૨) પદ કે કીર્તનની છેલ્લી કડીએ તાલની ગતિને વધારી મૂકવાની ખાસ ઢબ. (સંગીત.) [૦ **પકડવી** (રૂ. પ્ર.) નાસી જવું]

**ચલ-થાટ** પું. [સં. + જુઓ 'થાટ.'] ફેરવવાની જરૂર રહે તેવો ઓછા પડદાવાળો થાટ (ખાસ કરીને સતાર-વાદનમાં). (સંગીત.) [ચંચળ નજરવાળું

**ચલ-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] ચંચળ નજર, અસ્થિર નજર. (૨) વિ.

**ચલધર્મ-તા** સ્ત્રી. [સં.] પદાર્થનાં ગુણ-લક્ષણની અસ્થિરતા

**ચલધર્મી** વિ. [સં., પું.] પોતાનાં ગુણ-લક્ષણની અસ્થિરતા ધરાવનારું

**ચલન** ન. [સં.] હિલચાલ, ગતિ

**ચલન-કલન** ન. [સં.] સતત બદલાતી રહેતી સંખ્યાના વધારાના પ્રમાણની કિંમત ગણવાની પદ્ધતિ, શૂન્ય-લબ્ધિ. (જ્યો.)

**ચલનકલન-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ચલન-કલનનું શાસ્ત્ર, 'ડિફરેન્શિયલ કૅલ્ક્યુલસ'

**ચલન-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] ચાલવાની ક્રિયા, હિલચાલ, ગતિ

**ચલન-યુક્ત** વિ. [સં.] ગતિમય, 'ડાયનૅમિક' (આ. બા.)

**ચલન-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ચાલવા-ફરવાનું બળ

**ચલન-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] ગતિવાળા પદાર્થોના વિષયનું શાસ્ત્ર, ગતિશાસ્ત્ર, 'ડાયનૅમિક્સ' (ન. ભો.) [ગતિ-શીલ

**ચલન-શીલ** વિ. [સં.] ચાલતા-ફરતા રહેવાના સ્વભાવવાળું,

**ચલન-શૂન્ય** વિ. [સં.] ચલણમાંથી નષ્ટ થયેલું, 'ઑબ્સોલીટ' (દ. બા.) [સમીકરણ. (ગ.)

**ચલન-સમીકરણ** ન. [સં.] સતત બદલાતી સંખ્યા સંબંધી

**ચલનાત્મક** વિ. [સં. चलन + आत्मन् + क] ચાલી-ફરી શકે તેવું, ગતિશીલ, જંગમ, ચલ [સ્થિરતા

**ચલનાભાવ** પું. [સં. चलन + अ-भाव] ચાલવા ફરવાનો અભાવ,

**ચલમ** (-મ્ય) સ્ત્રી. [ફા. ચિલમ્] અગ્નિની મદદથી તમાકુ ગાંજો વગેરેનો ધુમાડો પીવાનું સાધન, ધતૂરી. (૨) હોકાનું માટીનું ચાડું (જેના અંદરના ખાંચામાં ગડાકુ ભરી ઉપર દેવતા રાખવામાં આવે છે.). [૦**ગાંઠિયું** (રૂ. પ્ર.) સહેજ મેલછાવાળું. ૦ **પીવી** (રૂ. પ્ર.) ચલમ ફૂંકવી. ૦**ફોડ** (રૂ. પ્ર.) એકબીજા વચ્ચે ઝગડા કરાવનારું] [(ગ.)

**ચલ-રાશિ-કલન** ન. [સં.] 'ઇન્ટિગ્રલ કૅલ્ક્યુલસ' (પો. ગો.)

**ચલવવું** જુઓ 'ચાલવું'માં.

**ચલ-વાદી** વિ. [સં., પું.] પરિવર્તન કરવાના સિદ્ધાંતમાં માનનારું, ફેરવાદી, 'પ્રો-ચેઇન્જર' (આ. બા.)

**ચલ(-ળ)-વિચલ(-ળ)** વિ. [સં.] અ-સ્થિર, ડગમગતું

**ચલ(-ળ)વિચલ(-ળ)-તા** સ્ત્રી. [સં.] ચલ-વિચલપણું

**ચલ-વેધ** પું. [સં.] અસ્થિર પદાર્થને ઉદ્દેશી નિશાન તાકવું એ

**ચલાઉ** વિ. [જુઓ 'ચાલવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] ચાલી શકે તેવું ('કામચલાઉ' શબ્દમાં વધુ રૂઢ)

**ચલાકિ(-ખિ)યું** ન. [જુઓ 'ચલાકો(-ખો)' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચલાકાનો નાનો ટુકડો. (૨) ચલાકામાં પદાર્થ રાખી બાંધેલું પોટલું, 'પાર્સલ'

**ચલાકો(-ખો)** પું. કાપડનો ચોરસ કે લંબચોરસ ટુકડો (જેમાં ચોપડા વગેરે બાંધવામાં આવે.)

**ચલાખા-ચહિયારો** પું. સહિયારામાં કે વેપારી મંડળ માટે કરવામાં આવેલી માલની ખરીદી

**ચલાખિયું** જુઓ 'ચલાકિયું.' [નાનો ચલાકો

**ચલાખી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચલાખો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]

**ચલાખો** જુઓ 'ચલાકો.'

**ચલાગાર** ન. [સં. चल + अगार] ચાલતા પદાર્થની છબી લેવાનું યંત્ર, 'કિનેટો'-કૅમેરા' [અને સ્થાવર

**ચલાચલ** વિ. [સં. चल + अ-चल] અ-સ્થિર અને સ્થિર, જંગમ

**ચલાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચલાણું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું ચલાણું. (૨) એ નામની એક રમત

**ચલાણી ચલાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચલાણી,' દ્વિર્ભાવ.] એ નામની નવસારી તરફ રમાતી એક રમત

**ચલાણું** ન. કાંઠાવાળું પહોળા મોંનું વાસણ, ડાબરિયું. (૨) છાલિયું. (૩) પડઘીવાળું કાચનું એવું વાસણ

**ચલાન** ન. [હિં.] જુઓ 'ચલણ(૫).' (૨) ભરતિયું

**ચલાન-દાર** વિ., પું. [+ફા. પ્રત્યય] માલનાં ભરતિયાં રાખનાર માણસ

**ચલામણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાલવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ. પ્ર.] લગ્ન-સમારંભ પૂરો થયે કન્યાવાળા તરફથી વરપક્ષને કરવામાં આવતી પહેરામણી

**ચલા(-ળા)યમાન** વિ. [સં., આત્મને. વર્ત. કૃ. નો આભાસ માત્ર, સં. માં નથી.] ચલિત થતું, બદલાતું, હલતું

**ચલાવણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચલાવવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] બજાવણી. (૨) સિક્કો ચલાવવાની ક્રિયા

**ચલાવવું, ચલાવું** જુઓ 'ચાલવું'માં.

**ચલાસન-દોષ** પું. [સં. चल + आसन-दोष] સામાયિક કરતી વેળા ઊભાં થઈ બીજે બેસવાથી થતો દોષ. (જૈન.)

**ચલાંતર** (ચલાન્તર) ન. [સં. चल + अन्तर] પરિમાણોના મૂલ્યમાં અથવા સ્થાનમાં થતો ફેરફાર, 'વૅરિયેશન.' (ગ.)

**ચલિત** વિ. [સં.] સ્થાનથી ખસેલું, ચળેલું. (૨) (લા.) અસ્થિર મગજનું. (૩) ન. સંગીતનો એક અલંકાર. (સંગીત.)

**ચલિત-કુંડલી(-ળી)** (-કુણ્ડલી,-ળી) સ્ત્રી. [સં.] ગ્રહોનું ચલન બતાવનાર કુંડળી. (જ્યો.) [છે તેવું

**ચલિતવૃત્તિ** વિ. [સં.] જેનું માનસિક વલણ બદલી ગયું

**ચલિતાવરોહ** પું. [સં. चलित + अव-रोह] સંચારી અલંકારો માંહેનો એ નામનો એક અવરોહી અલંકાર. (સંગીત.)

**ચલિયું** ન. [હિં. ચહલી] ચકલી જેવું એક નાનું પંખી. [-યાં ઉડાડવાં (રૂ. પ્ર.) પાકનું ખેતરમાં રખોપું કરવું. (૨) નવરા બેસી રહેવું. ૦ ન ફરકવું (રૂ. પ્ર.) કોઈની પણ સર્વથા અવરજવર ન હોવી]

**ચ(-ચુ)લુક** પું. [સં.] ખોબો, પોસ

**ચલુડી** સ્ત્રી., -ડું ન. નાની છીછરી વાટકી

**ચલૂડો** પું. માટીનો લોટો, ચરવો, કૂંડો

**ચલેથો,-ઘો** પું. તવેથો. (૨) [સુ.] કડછો [વાળું

**ચલેંદ્રિય** (ચલેન્દ્રિય) વિ. [સં. चल + इन्द्रिय] ચંચળ ઇંદ્રિયો-

**ચલો** કે.પ્ર. [હિં. 'ચલના',-આજ્ઞા., બી. પું., બ. વ.] ચાલો, તૈયાર થઈ નીકળો. (૨) ખસો, દૂર થાઓ

**ચલોચ્ચ** વિ., પું. [સં. चल + उच्च દ્વારા] ગ્રહની કક્ષાનો સૂર્યની પાસેમાં પાસેનો ભાગ

**ચલો(-ળો)ટો(-ઠો)** પું. મોટા પનાનો ચારેક હાથનો ટૂંકો બેસ. (૨) જૈન સાધુનું કેડથી નીચેનો ભાગ ઢાંકવાનું વસ્ત્ર. (જૈન.)

**ચલ્લી** સ્ત્રી. [હિં.] ચકલી

**ચહલોલું** ન. વરને પરણતાં અગાઉ નિમંત્રણ આપવા કન્યા-પક્ષવાળાનું જાનીવાસમાં જવું એ

**ચવ** પું., સ્ત્રી. મોતીનું વજન કરવાનું એક તોલું કે વજનિયું (૧ રતીના ૧૩ાા ચવ કે ટકા). (૨) (લા.) આવડત, શક્તિ, રામ. (૩) ઢંગ

**ચવક** પું. એ નામનો એક વેલો

**ચવચવનો ગુરખો** (રૂ. પ્ર.) ['ચવ–ચવ' એકલો વપરાતો નથી; એનો કોઈ વાચિક અર્થ પણ જાણીતો નથી.] ટૂંકી ટૂંકી વાર્તાઓનો સંગ્રહ. (૨) નાનાં નાનાં સુભાષિતોનો સંગ્રહ

**ચવ(-વ્વ)ડ** વિ. [રવા., સર૦ 'ચિવ્વડ.'] તોડવા કે ફાડવા-ભાંગવાનું સરળ ન બને તેવું ચીકટ [ચવડપણું

**ચવ(-વ્વ)ડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચવડ' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.]

**ચવડા(-રા)વવું** જુઓ 'ચાવવું'માં. (૨) (લા.) લાંચ રુશવત આપ્યા કરવી. (૩) બળજબરીથી કામ કરાવ્યા કરવું

**ચવડું**[૧] વિ. [જુઓ 'ચવડ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ચવડ.' [ઘૂસે છે.)

**ચવડું**[૨] ન. હળનો અણીદાર દાંતાવાળો ભાગ (જે જમીનમાં

**ચવડો** પું. લુહારનું એક ઓજાર, ઘણ

**ચવ-દાર** વિ. [જુઓ 'ચાવવું' દ્વારા + ફા. પ્રત્યય.] ચાવવામાં સ્વાદ આપે તેવું, સ્વાદિષ્ઠ [પૈસાનો)

**ચવન્ની** સ્ત્રી. [હિં.] જૂનો ચાર આનીનો સિક્કો (૨૫ નવા

**ચવરાવવું** જુઓ 'ચવડાવવું,' ઉપરાંત 'ચાવવું'માં.

**ચ-વર્ગ** પું. [સં.] વર્ણમાળાના વ્યંજનોમાંના તાલવ્ય સ્પર્શ વ્યંજનોના રૂપનો 'ચ' થી 'ઞ'સુધીનો પાંચ વ્યંજનોનો પ્રકાર

**ચવર્ગીય** વિ. [સં.] 'ચ'-વર્ગને લગતું, 'ચ'-વર્ગનું

**ચવલિયું, ચવલું** વિ. પાંપણોમાં ધોળા વાળ થઈ ગયા હોય તેવું (માણસ)

**ચવલો(-ળો)** પું. ડાંગરના છોડમાં વધુ પાણી ભરાઈ રહેવાથી ઉત્પન્ન થતું રાતું જીવડું. (૨) શેરડીનો એક રોગ. (૩) સૂતરની ગુચ્છા જેવી મુલાયમ સાવરણી, રજોહરણ, ઓઘો. (જૈન.)

**ચવવું** અ. ક્રિ. [સં. च्यु > च्यव् > પ્રા. चव] પડવું, સાંસારિક યોનિમાં જન્મ લેવો. (જૈન.)

**ચવ-વેરો** પું. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'વેરો.'] ઘર અને જમીન ઉપરનો સુધરાઈ કે સરકારનો કર

**ચ(ળ)વળવું** અ. ક્રિ. [રવા.] સળવળવું. **ચ(ળ)વળાવું** ભાવે.,ક્રિ. **ચ(ળ)વળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચ(ળ)વળાટ** પું. [જુઓ 'ચ(ળ)વળવું + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] સળવળાટ

**ચ(ળ)વળાવવું, ચ(ળ)વળાવું** જુઓ 'ચ(ળ)વળવું'માં.

**ચવળી** સ્ત્રી. એક જાતનની એ નામની ભાજી

**ચવળો** જુઓ 'ચવલો.'

**ચવાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાવવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] ચાવવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) મશ્કરી, ઠેકડી [નહિ.)

**ચવાડવું** જુઓ 'ચાવવું'માં. (રૂઢ 'ચવડાવવું' છે, 'ચવાડવું'

**ચવાટો** પું. [સં. चतुर् < પ્રા. चउ- < ગુ. 'ચો'- દ્વારા] ચાર શેરી કે નાના માર્ગ ભેળાં થતાં હોય તેવો ચકલો કે ચોક. (૨) (લા.) નવરાઓને ગામગપાટાં મારવાની જગ્યા

**ચવા(-વે)ણું** ન. [જુઓ 'ચાવવું' દ્વારા.] ધાણી ચણા મમરા સેવ વગેરે કાચું કોરું કે શેકેલું ખાદ્ય

**ચવાદું** ન. ઈર્ષ્યા, અદેખાઈ. (૨) (લા.) નિંદા, બદગોઈ

**ચવાવું** જુઓ 'ચાવવું'માં. (૨) (લા.) નિંદાવું વગોવાવું. [-ઈ જવું (રૂ. પ્ર.) વપરાઈ ખલાસ થઈ જવું]

**ચવાંટ** પું. ઘરનો ઉંબર

**ચવી-ચવી** સ્ત્રી. એ નામની એક દેશી રમત

**ચવીતરું** વિ. દોઢ-ડાહ્યું, ચબાવલું. (૨) લુચ્ચું

**ચવેણી** સ્ત્રી. એ નામનું એક ઝાડ

**ચવેણું'** જુઓ 'ચવાણું.'
**ચવૈયા** પું., બ. વ. ચાળા પાડવા એ
**ચવો** પું. પગના પંજાના તળિયામાં થતો ફોડલો
**ચવ્યું** વિ. [જુઓ 'ચાવવું;' સં. चर्वितक > પ્રા .चव्विअअ-] ચાવેલું. (૨) (લા.) અનુભવેલું
**ચવ્વડ** જુઓ 'ચવડ.'
**ચવ્વડાઈ** જુઓ 'ચવડાઈ.'
**ચવ્વા-ઢેરી** સ્ત્રી. કોડીથી રમાતી જુગારની એક રમત
**ચશમ-પોશી** જુઓ 'ચશ્મ-પોશી.'
**ચશ્મ** સ્ત્રી. [ફા.] આંખ, નેત્ર. [-શ્મે ધબ (રૂ. પ્ર.) તદ્દન આંધળું. -શ્મે બુલબુલ, -શ્મે સુલાબ (રૂ. પ્ર.) ઓછી નજરવાળું]
**ચશ્મ-પોશી** સ્ત્રી. [ફા.] આંખ આડા કાન કરવા એ, જાણ્યું અજાણ્યું કરવું એ, ચશમ-પોસી, 'કૉન્નિવન્સ'
**ચશ્માં** ન., બ.વ. [ફા. ચશ્મહ્] જોવાની શક્તિમાં સ્વાભાવિકતા ઓછી થતાં આંખે પહેરવામાં આવતી કાચની જોડી, ચસમું. [**૦ આવવાં** (રૂ. પ્ર.) આંખને ચશ્માંની જરૂર હોવી. (૨) મદ ચડવો. **૦ ઊતરી જવાં** (રૂ. પ્ર.) આંખની શક્તિ ફરી આવી મળવી. **૦ ઠરવાં** (રૂ. પ્ર.) મગજ તર થવું. **૦ ઠેકાણે ન હોવાં** (રૂ. પ્ર.) મિજાજ ખોવો. **૦ ફરી જવાં** (રૂ. પ્ર.) ગુસ્સે થવું]
**ચશ્માં-દાક્તર** વિ. [+ જુઓ 'દાક્તર.'] આંખનાં ચશ્માં કાઢી આપનાર ડૉક્ટર, 'રિફ્રેક્શિયનિસ્ટ', 'ઑપ્ટિશિયન'
**ચશ્મું** ન. [ફા. ચશ્મહ્] જુઓ 'ચશ્માં.'
**ચશ્મો** પું. [ફા. 'ચશ્મહ્'–આંખ દ્વારા] પાણીનો ઝરો કે ફુવારો, ચસમો
**ચષક** પું. [સં.] દારૂ પીવાની પ્યાલી
**ચસ** પું. [રવા.] ગર્ભિત ઉશ્કેરણી
**ચસક**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ચસકવું.'] અંગોનું કે નસનું ખસી જવું એ. (૨) એવી રીતે ખસવાથી થતી પીડા. [**૦ આવવી** (રૂ. પ્ર.) નસનું ખેંચાઈ જવું. **૦ મારવી, ૦ લાગવી** (રૂ. પ્ર.) નસ ખેંચાઈ જતાં પીડા થવી]
**ચસક**[2] સ્ત્રી. કિંમતી વસ્ત્રો ઉપર મૂકવામાં આવતી કિનાર
**ચસકવું** અ.ક્રિ. [રવા.] ખસી પડવું, સ્થાનમાંથી જરા દૂર થવું. (૨) એવી રીતે ચસક આવવાથી પીડા થવી. (૩) (લા.) મગજ ખસી જવું, ગાંડપણ આવવું. **ચસકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ચસકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ચસકાવવું, ચસકાવું** જુઓ 'ચસકવું'માં.
**ચસકેલ** વિ. [જુઓ 'ચસકવું' + ગુ. 'એલ' બી. ભૂ. કૃ.] (લા.) ગાંડપણને વશ થયેલું, ગાંડું, ઘેલું
**ચસકો** પું. [જુઓ 'ચસકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ચસક.[1]' (૨) (લા.) તીવ્ર ઇચ્છા. (૩) ખોટી ધૂન. (૪) લત, બૂરી આદત, ખો
**ચસ ચસ** ક્રિ. વિ. [રવા.] બરોબર ખેંચીને
**ચસચસવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ચસ ચસ',–ના. ધા.] 'ચસ ચસ' અવાજ થાય એમ બંધાઈ રહેવું, તંગ થવું. (૨) સ.ક્રિ. અવાજ થાય એમ પીવું. (૩) એવો અવાજ થાય એમ બાંધવું. **ચસચસાવું** ભાવે., કર્મણિ. ક્રિ. **ચસચસાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ચસચસાટ** પું. [જુઓ 'ચસચસવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ચસ ચસ બંધાઈ જવું એ. (૩) ક્રિ. વિ. સપાટાબંધ, ઝડપથી
**ચસચસાવવું, ચસચસાવું** જુઓ 'ચસચસવું'માં.
**ચસટાળિયું** વિ. [જુઓ 'ચસટાળી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચસટાળી કરનારું
**ચસટાળી** સ્ત્રી. [રવા.] કૂથલી, નિંદા. (૨) શેખાઈ, પતરાજી. (૩) મશ્કરી. (૪) અદેખાઈ, ઈર્ષ્યા
**ચસડ(-ર)કો**[1] પું. [જુઓ 'ચસકો' + વચ્ચે ગુ. 'ડ' 'ર' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ચસકો.'
**ચસડકો**[2] પું. [રવા.] ઘૂંટડો
**ચસમ** પું. [હિં.] રેશમના દોરા કે તારનું ગૂંછળું
**ચસમાઈ** સ્ત્રી. એક જાતનો જૂના સમયનો અમદાવાદી કિનખાબ [કરવા એ, જાણ્યું અજાણ્યું કરવું એ
**ચસમ-પોશી** સ્ત્રી. [ફા. 'ચશ્મ્-પોશી'] આંખ આડા કાન
**ચસમું** ન. [ફા. ચશ્મહ્] જુઓ 'ચશ્મો.'
**ચસમો** પું. જુઓ 'ચશ્મો.'
**ચસર(-ડ)કો** જુઓ 'ચસકો.'
**ચસવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ખસવું, ચળવું. (૨) (લા.) નુકસાનીમાં આવી પડવું. **ચસાવું** ભાવે., ક્રિ. **ચસાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ચસા-ચસી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચસવું'–દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] ખેંચતાણ, તાણાતાણ. (૨) (લા.) હરીફાઈ, સ્પર્ધા, કસાકસી, ચડસા-ચડસી
**ચસાવવું, ચસાવું** જુઓ 'ચસવું'માં.
**ચસાળિયો** પું. ગડબ—રજકા જેવું એક અનાજ
**ચસોચસ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ચસવું,'–દ્વિર્ભાવ.] ખીચોખીચ, ઠીસોઠીસ, પ્રબળ રીતે તંગ
**ચસોડવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ચૂસવું' દ્વારા.] ચુસાવાનો અવાજ થાય એમ પીવું. **ચસોડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચસોડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ચસોડાવવું, ચસોડાવું** જુઓ 'ચસોડવું'માં.
**ચહલવું** અ. ક્રિ. થાકી જવું. **ચહલાવું** ભાવે., ક્રિ. **ચહલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ચહલાવવું, ચહલાવું** જુઓ 'ચહલવું'માં.
**ચહવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ચાહવું.'] ચાહવું. (પદ્યમાં.)
**ચહવાવું** (ચવાવું) જુઓ 'ચાહવું'માં.
**ચહુડું** (ચૌ:ડું) વિ. ખાઉકણ [દ્વારા.] ચારે દિશાએ
**ચહુ-દિશ** ક્રિ. વિ. [જૂ. ગુ. 'ચુહુદિસિ' > સં. चतुर्दिक्षु
**ચહેચાટ** (ચેઃચાટ) ક્રિ. વિ. ચારે બાજુથી, ચોગમથી
**ચહેડું** (ચેઃડું) સ્ત્રી. છાશ
**ચહેબચો** (ચેઃબચો) પું. [ફા. ચહ્બ-ચહ્] શેવાળ અને વનસ્પતિવાળો હોજ. (૨) એક જાતની પાલખી, મ્યાનો
**ચહેરા-દાર** (ચેઃરા-દાર) વિ. [ફા. ચહ્રહ્-દાર] (લા.) સુંદર મુખવાળું, ખૂબસૂરત
**ચહેરા-લિપિ** (ચેઃરા-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચહેરો' + સં.] મુખના ભાવ સમજવાની વિદ્યા, 'હિયરોગ્લીફિક્સ' (ન.લ.)
**ચહેરો** (ચેઃરો) પું. [ફા. ચહ્રહ્] મુખનો આગલો ભાગ,

સૂરત, સિકલ. [૦ ઉતરાવવો, ૦ કઢાવવો (રૂ. પ્ર.) કપાળ ઉપરના વાળના બે ખૂણિયા કરાવવા (વાળંદ પાસે). ૦ ઊતરવો, ૦ ઊતરી જવો (રૂ. પ્ર.) મોઢા ઉપર નાસીપાસી દુઃખ અપમાન વગેરેનો ભાવ થવો. ૦ કાઢવો (રૂ. પ્ર.) વાળંદે કપાળમાં બે ખૂણિયા કરવા]

**ચહેલવું** (ચેઃલવું) અ.ક્રિ. હદ બહાર થઈ રેલાવું. **ચહેલાવું** (ચેઃલાવું) ભાવે., ક્રિ. **ચહેલાવવું** (ચેઃલાવવું) પ્રે., સ.ક્રિ.

**ચહેલાવવું, ચહેલાવું** (ચેઃલા-) જુઓ 'ચહેલવું'માં.

**ચહોરવું** (ચોઃરવું) સ.ક્રિ. ફેરવીને ચોખા વાવવા. **ચહોરાવું** (ચોઃરાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ચહોરાવવું** (ચોઃરાવવું) પ્રે., સ.ક્રિ.

**ચહોરાવવું, ચહોરાવું** (ચોઃરા-) જુઓ 'ચહોરવું'માં.

**ચળ**[1] જુઓ 'ચલ.'

**ચ(-ચે)ળ**[2] (-ળ્ય) સ્ત્રી. ચેળ, ખંજોળ, વલૂર. (૨) (લા.) ચટપટી, માનસિક તીવ્ર લાગણી (ભોગવવા વગેરેની) [૦ આવવી, ૦ થવી (રૂ.પ્ર.) ચટપટી થવી. ૦ કાઢવી, ૦ દૂર કરવી (રૂ.પ્ર.) સંભોગ વગેરે ક્રિયા કરી ચટપટી જતી કરવી. ૦ રાખવી (રૂ.પ્ર.) અજંપો કે ચટપટી ચાલુ રાખવી]

**ચળક** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચળકવું,'] ચળકાટ, ઝગારો, ઝાંય

**ચળક ચળક** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ચળકવું';–દ્વિર્ભાવ.] ચળકાટ મારે એમ, ઝગમગે એમ

**ચળકવું** અ. ક્રિ. ઝગમગવું, પ્રકાશ પાથરવો, તેજ મારવું. (૨) (લા.) શોભવું, દીપવું. **ચળકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ચળકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ચળકાટ** પું., -ટી [જુઓ 'ચળકવું' + ગુ. 'આટ'–'આટી' કૃ.પ્ર.] ઝગઝગારો, ઝળકાટ, તેજની ઝાંય. [૦ મારવો (રૂ.પ્ર.) ખૂબ ઝગમગવું] [ચળકાટનો ઝબકારો

**ચળકાર, -રો** પું. [જુઓ 'ચળકવું' + ગુ. 'આર,-રો' કૃ.પ્ર.]

**ચળકાવવું, ચળકાવું** જુઓ 'ચળકવું'માં.

**ચળકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચળકવું'+ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ચળકાટ.'

**ચળકી-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [+ ફા. 'બન્દ્'] ચળકાટવાળું, ચળકતું [રખડતી સ્ત્રી

**ચળ-કૂટણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચળ[2]' + 'કૂટણી.'] ખરાબ ચાલની

**ચળચળવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ચળવું,'–દ્વિર્ભાવ.] ચળવું, ડગમગવું, અ-સ્થિર થવું

**ચળવણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાળવું' + ગુ. 'અવ' પ્રે. પ્રત્યય + 'અણી' કૃ.પ્ર.] આમતેમ ખસેડવાની કળા, ચાળવવું એ. (૨) (લા.) ઊથલ-પાથલ

**ચળવળ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચળવું.'] આમતેમ હાલવું એ, નિરાંત ન રાખવી એ. (૨) પ્રવૃત્તિ, આંદોલન, હિલચાલ. 'એજિટેશન.' (૩) ઉશ્કેરણી, ખળભળાટ. (૪) ખટપટ

**ચળવળ-ખોર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] ચળવર કરનારું, આંદોલન ચલાવનારું, 'એજિટેટર'

**ચળવળવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ચળવળ,'–ના. ધા.] જુઓ 'સળવળવું.' [ચળવળવું એ

**ચળવળાટ** પું. [જુઓ 'ચળવળવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.]

**ચળવળિયું** વિ. [જુઓ 'ચળવળવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ચળવળ-ખોર' (મો.ક.). (૨) સંક્ષોભજનક, 'એજિટેશનલ'

**ચળવાવવું, ચળવાવું** જુઓ 'ચાળવવું'માં.

**ચળ-વિચળ** જુઓ 'ચલ-વિચલ.'

**ચળવિચળ-તા** જુઓ 'ચલવિચલ-તા.'

**ચળવી** સ્ત્રી. ઊનની નાની ગુચ્છી

**ચળવું** અ.ક્રિ. [સં. चल् > પ્રા. चल] ખસવું, ડગવું, અસ્થિર થવું. (૨) (લા.) લાલચમાં પડવું. (૩) ભ્રષ્ટ થવું, પતિત થવું. **ચળાવું**[1] ભાવે., ક્રિ. **ચળાવવું**[1] પ્રે., સ.ક્રિ.

**ચળાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાળવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ.પ્ર.] **ચળામણ** ન., -ણી સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાળવું' + ગુ. 'આમણ'-'ણી' કૃ.પ્ર.] (નળિયાં) ચાળવાની ક્રિયા કે રીત. (૨) (નળિયાં) ચાળવાનું મહેનતાણું

**ચળાયમાન** જુઓ 'ચલાયમાન.'

**ચળાવવું,[1] ચળાવું**[1] જુઓ 'ચળવું'માં.

**ચળાવવું,[2] ચળાવું**[2] જુઓ 'ચાળવું'માં.

**ચળાંટ(-ઠ)** વિ. [જુઓ 'ચળવું' દ્વારા.] ચળી ગયેલું, વંઠી ગયેલું. (૨) (લા.) રીતભાત વિનાનું, બહેકી ગયેલું

**ચળિયાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'ચળિયું.'] ચૂરમું ખાંડયા પછી ચાળતાં વધતા ટુકડા, ગોઠાં

**ચળિયાં-પુતળિયાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'ચળિયું' + 'પૂતળી' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] (લા.) ઘઉં અથવા જવની ઊંબીઓ

**ચળિયું** ન. [જુઓ 'ચાળવું' દ્વારા.] ચાળતાં વધેલો કચરો

**ચળુ** ન. [સં. चलुक- > પ્રા. चलुअ] જમી ઊઠીને કોગળા કરતાં મોં ધોવું એ

**ચળુ-પાણી** ન., બ.વ. [+ જુઓ 'પાણી.'] જમી ઊઠયા પછી પાણીથી ચળુ કરવાની ક્રિયા [(૨) ગાંડું

**ચળું** વિ. [સં. चलक- > પ્રા. चलअ-] ચલિત થયેલું, વંઠેલું.

**ચળોટો(-ઠો)** જુઓ 'ચલોટો.'

**ચંક્રમણ** (ચઙ્ક્રમણ) ન. [સં.] ધીરે ધીરે અહીંથી તહીં ભમવાની ક્રિયા, ટહેલ મારવી એ

**ચંગ**[1] (ચઙ્ગ) વિ. [સં.] સુંદર

**ચંગ**[2] (ચઙ્ગ) પું. [ફા.] એક પ્રકારનું ડફના જેવું વાદ્ય. (૨) મોરચંગ (મોંથી વગાડવાનું). (૨) ગંજીફાની એક રમત.

**ચંગી** (ચઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] (લા.) ભાંગ ગાંજા વગેરેના વ્યસનવાળું. (૨) ઉડાઉ, ખરચાળ. (૩) કામુક, વ્યભિચારી

**ચંગી-ભંગી** (ચઙ્ગી-ભઙ્ગી) વિ. [જુઓ 'ચંગી' + 'ભંગી' (સં. मङ्गा.'ભાંગ' પીનારું)] (લા.) જુઓ 'ચંગી.'

**ચંગી-મોથ** (ચઙ્ગી-મોથ્થ) સ્ત્રી. [જુઓ 'મોથ.'] મોથનો એક પ્રકાર, કેવડીમોથ (ઘાસનો પ્રકાર)

**ચંગું** (ચઙ્ગું) વિ. [સં. चङ्गक- > પ્રા. चंगअ-] સુંદર. (૨) પવિત્ર. (૩) તંદુરસ્ત

**ચંગૂલ** (ચઙ્ગૂલ) પું. [ફા ચઙ્ગૂલ્] પક્ષીનો નહોર

**ચંગેર** (ચઙ્ગેરય) સ્ત્રી. [સં. चङ्गेरी], -રી[1] (-રી) સ્ત્રી. [સં. चङ्गेरिका > પ્રા. चंगेरिआ] ફૂલ રાખવાની છાબડી

**ચંગેરી**[2] (ચઙ્ગેરી) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ચંગેલી** (ચઙ્ગેલી) જુઓ 'ચંગેર.'

**ચંગોટી** (ચઙ્ગોટી) સ્ત્રી. સૂતાં મોઢે અને માથે ઓઢી લેવાનું ઓઢવાનું, સોડો

**ચંગોડી** (ચઙ્ગોડી) સ્ત્રી., -ડું ન. જુઓ 'ચંગેર.'

**ચંચરીક** (ચઞ્ચરીક) પું. [સં.] ભમરો

**ચંચલ**(-ળ) (ચગ્-ચલ,-ળ) વિ. [સં.] ચપળ ઇંદ્રિયોવાળું. (૨) ડગમગ્યા કરતું. (૩) અધીરું. (૪) (લા.) ચકોર, ચાલાક. (૫) પ્રવૃત્તિ-શીલ, 'ઍક્ટિવ' (મ. ન.)

**ચંચલ(-ળ)-ચિત્ત** (ચગ્-ચલ, -ળ-) વિ. [સં.] ચંચળ ચિત્તવાળું

**ચંચલ**(-ળ)-તા (ચગ્-ચલ-, -ળ-) સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં] ચંચળપણું

**ચંચલ-વેધ** (ચગ્-ચલ-) પું. [સં.] જુઓ 'ચલ-વેધ.'

**ચંચલ(-ળ)-હૃદય** (ચગ્-ચલ-) વિ. [સં.] ચંચલ હૈયાવાળું

**ચંચલા(-ળા)** (ચગ્-ચલા,-ળા) વિ., સ્ત્રી. [સં.] (લા.) આકાશી વીજળી. (૨) લક્ષ્મી

**ચંચલા**(-ળા)ઈ (ચગ્-ચલા(-ળા)ઇ) સ્ત્રી. [સં. चञ्चल + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ચંચલ-તા

**ચંચલાક્ષી** (ચગ્-ચલાક્ષી) વિ., સ્ત્રી. [સં.] ચંચળ આંખો-[વાળી સ્ત્રી

**ચંચવાળવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ચાંચ' દ્વારા.] પક્ષીની જેમ વીણી વીણીને ખાવું. (૨) (લા.) વાગેલા ઉપર ધીમેથી હાથ ફેરવવો. (૩) ખરચવું નહિ અને જોયા કરવું. (૪) ખુશી થવું અને સંભાળી રાખવું

**ચંચળ** (ચગ્-ચળ) જુઓ 'ચંચલ.'

**ચંચળ-ચિત્ત** (ચગ્-ચળ-) જુઓ 'ચંચલ-ચિત્ત.'

**ચંચળ-તા** (ચગ્-ચળતા) જુઓ 'ચંચલ-તા.'

**ચંચળ-ત્વ** (ચગ્-ચળ-તા) જુઓ ચંચલ-ત્વ.'

**ચંચળ-વેલ** (ચગ્-ચળ-વેલ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ ચંચળ' + 'વેલ.'] (લા.) એ નામની એક રમત

**ચંચળ-હૃદય** (ચગ્-ચળ-) જુઓ 'ચંચલ-હૃદય.'

**ચંચળા** (ચગ્-ચળા) જુઓ ચંચલા.'

**ચંચળાઈ** (ચગ્-ચળાઇ) જુઓ 'ચંચલાઈ.'

**ચંચી** (ચગ્-ચી) પું. ખલતો, વાટવો, બટવો. (૨) ચોપડી ઉપર ચડાવેલું પૂઠું

**ચંચુ,-ચૂ** (ચગ્-ચુ,-ચૂ) સ્ત્રી. [સં.] (પક્ષીની) ચાંચ

**ચંચુ(-ચૂ)-પાત** (ચગ્-ચુ,-ચૂ-)પું. [સં.] (લા.) થોડો પરિચય, થોડી માત્ર જાણકારી

**ચંચુ(-ચૂ)-પ્રવેશ** (ચગ્-ચુ-,-ચૂ-) પું. [સં.] જુઓ 'ચંચુ-પાત' (૨) ઉપરચોટિયું જ્ઞાન

**ચંચુ(-ચૂ)-પ્રહાર** (ચગ્-ચુ-, -ચૂ-) પું. [સં.] ચાંચથી ટોચ-[વાની ક્રિયા

**ચંચૂ** (ચગ્-ચૂ) જુઓ 'ચંચુ.'

**ચંચૂકી** (ચગ્-ચૂકી) સ્ત્રી. એ નામની એક ભાજી

**ચંચૂડો-ચેવડો** (ચગ્-ચૂડો-) પું. એ નામની એક રમત

**ચંચૂ-પાત** (ચગ્-ચૂ-) જુઓ 'ચંચુ-પાત.'

**ચંચૂ-પ્રવેશ** (ચગ્-ચૂ-) જુઓ 'ચંચુ-પ્રવેશ.'

**ચંચૂ-પ્રહાર** (ચગ્-ચૂ-) જુઓ ચંચુ-પ્રહાર.'

**ચંચોડવું** (ચગ્-ચોડવું) સ. ક્રિ. ખંજવાળવું, વલૂરવું. (૨) ચંચવાળવું. **ચંચોડાવું** (ચગ્-ચોડ(વું) કર્મણિ., ક્રિ. **ચંચો-ડાવવું** (ચગ્-ચો-) પ્રે.,સ.ક્રિ.

**ચંચોડાવવું, ચંચોડાવું** (ચગ્-ચો-) જુઓ 'ચંચોડવું'માં.

**ચંછી** (ચગ્-છી) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ચંડ** (ચણ્ડ) વિ. [સં.] ઉગ્ર, આકરું. (૨) (લા.) ભયાનક, ભયંકર

**ચંડ-કિરણ** (ચણ્ડ-) વિ., પું. [સં.] (જેનાં કિરણ ઉગ્ર છે. [તેવો) સૂર્ય

**ચંડ-કોપી** (ચણ્ડ-) વિ. [સં., પું.] પ્રબળ ઉગ્ર ક્રોધવાળું

**ચંડ-તા** (ચણ્ડ-તા) સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] ચંડપણું, ઉગ્રતા

**ચંડ-રશ્મિ** (ચણ્ડ-) વિ., પું. [સં.] (જેનાં ઉગ્ર કિરણ છે તેવો) સૂર્ય, ચંડ-કિરણ

**ચંડાઈ** (ચણ્ડાઇ) સ્ત્રી. [સં. चण्ड + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] [જુઓ 'ચંડ-તા.'

**ચંડાલ**(-ળ) (ચણ્ડાલ,-ળ) વિ. [સં.] ઘાતકી કામ કરનારું. (૨) પાપી. (૩) પું. પ્રાચીન કાલમાં મડદાં વગેરે ઉઠાવનારા એક વર્ણનો પુરુષ (આજે આવી કોઈ 'કોમ' તરીકે નથી.)

**ચંડાલ(-ળ)-ચોકડી** (ચણ્ડાલ,-ળ-) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ચોકડી'- ચારનો સમૂહ]. (લા.) કાળાં કામ કરનારી ટોળકી, હરામ-ખોરોની મંડળી. (૨) લોકોની નિંદા કરવાનું કામ કરનારી નવરાઓની ટોળકી]

**ચંડાલ(-લે,-ળ,-ળે)ણ** (ચણ્ડાલ(-લે,-ળ,-ળે)-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ સં. चण्डाल + ગુ. 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.], **ચંડાલ-**(-ળ)ણી (ચણ્ડાલ(-ળ)ણી) સ્ત્રી. [+ ગુ. 'અણી' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'ચંડાલણ.'

**ચંડાલ-તા** (ચણ્ડાલ-તા) સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] ચંડાળપણું

**ચંડાલ(-ળ)-વીણા** (ચણ્ડાલ, ળ-) સ્ત્રી. [સં.] એ નામની એક વીણા

**ચંડાલિકા, ચંડાલિની** (ચણ્ડા-) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ચંડાલણ.'

**ચંડાશિ(-સિ)યું** ન. કૂવામાંથી પાણી કાઢવા વપરાતું એક સાધન, ઢીંકવો

**ચંડાળ** (ચણ્ડાળ) જુઓ 'ચંડાલ.'

**ચંડાળ-ચોકડી** (ચણ્ડાળ-) જુઓ 'ચંડાલ-ચોકડી.'

**ચંડાળ(-ળે)ણ** (ચણ્ડાળ(-ળે)ણ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'ચંડાલણ.'

**ચંડાળણી** (ચણ્ડાળણી) જુઓ 'ચંડાલણ.'

**ચંડાળ-બથોડું** (ચણ્ડાળ-) ન. [સં. चण्डाल + જુઓ 'બથોડું.'] (લા.) કુસ્તીનો એક પ્રકાર

**ચંડાળ-વીણા** (ચણ્ડાળ-) જુઓ 'ચંડાલ-વીણા.'

**ચંડાંશુ** (ચણ્ડાંશુ) પું. [સં. चण्ड + अंशु] (જેનાં તીવ્ર કિરણ છે તેવો) સૂર્ય, ચંડ-રશ્મિ, ચંડ-કિરણ

**ચંડિ** (ચણ્ડિ), **ચંડિકા** (ચણ્ડિકા) સ્ત્રી. [સં.] દુર્ગા-પાર્વતીનું એક પ્રચંડ રૂપ, ચંડી

**ચંડિમા** (ચણ્ડિમા) સ્ત્રી. [સં., પું.] ઉગ્રતા, આકરાપણું. (૨) પ્રબળ તાપ, ભારે ગરમી

**ચંડી** (ચણ્ડી) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ચંડિ.'

**ચંડી-પાઠ** (ચણ્ડી-) પું. [સં.] માર્કંડેય પુરાણમાંની 'દુર્ગાસપ્ત-શતી'નું કરવામાં આવતું મૌખિક કે વાંચીને પારાયણ

**ચંડૂલ**[1] (ચણ્ડૂલ) ન. [હિં.] ચકલી જેવું કલગીવાળું એક નાનું પક્ષી

**ચંડૂલ**[2] (ચણ્ડૂલ) ન. અફીણમાંથી કસ કાઢીને તૈયાર કરેલું [એક કેફી સત્ત્વ

**ચંડૂલ-ખાનું** (ચણ્ડૂલ-) ન. [જુઓ 'ચંડૂલ[2]' + 'ખાનું.'] ભેળા મળી ચંડૂલ પીવાનું ઠેકાણું, અફીણના બંધાણીઓની અફીણ વગેરે પીવાની જગ્યા

**ચંડૂલ-બાજ** વિ. [જુઓ 'ચંડૂલ[2]' + ફા. પ્રત્યય.], **ચંડૂલી** (ચણ્ડૂલી) વિ. [જુઓ 'ચંડૂલ[2]' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ચંડૂલનું બંધાણી

**ચંડોલ**(-ળ) (ચણ્ડોલ,-ળ) ન. [હિં. 'ચંડૂલ', મરા. 'ચંડોલ'] [જુઓ 'ચંડૂલ.[1]'

**ચંડોળું** (ચણ્ડોળું) ન. [સર૦ 'ચંડૂલ.'] અમદાવાદની દક્ષિણ

હદે આવેલું એ નામનું એક મોટું તળાવ. (સંજ્ઞા.)

**ચંદ**[1] (ચન્દ) પું. [સં. चन्द > પ્રા. चंद] ચંદ્ર (વણિક વગેરે જ્ઞાતિના પુરુષોના નામ પાછળ લાગતો શબ્દ, 'કરમચંદ' 'હેમચંદ' 'રૂપચંદ' વગેરે અનેક. સં. માં हेमचन्द्र વગેરે જૈન સાધુઓમાં એ સાદશ્યે रामचन्द्र, बालचन्द्र, અને વળી कृष्णचन्द्र વગેરે અન્યત્ર પણ.)

**ચંદ**[2] (ચન્દ) વિ. [ફા.] કેટલુંક, થોડુંક (ખાસ કરી 'દિવસો' કે મુદતના અર્થવાળા શબ્દો સાથે)

**ચંદન** (ચન્દન) ન. [સં., પું., ન.] સુખડનું ઝાડ. (૨) સુખડનો પથ્થર ઉપર ઉતારેલો રગડ. (૩) કપાળ વગેરેમાં લગાવેલું સુકાઈ ગયેલું ચંદન. (૪) (લા.) ચંદનનું ટીલું. [૦ જેવું. (રૂ. પ્ર.) એકદમ ચોખ્ખું]

**ચંદન-ગિરિ** (ચન્દન-) પું. [સં.] એ નામનો દક્ષિણના પ્રદેશનો એક પર્વત (જ્યાં ચંદનનાં વૃક્ષ થાય છે.), મલયાચલ. (સંજ્ઞા.)

**ચંદન-ઘો** (ચન્દન-) સ્ત્રી. [સં. + 'ઘો.'] પાટલા-ઘો કરતાં પાતળી નાના ઘાટની એક જાતની કાંઈક પીળા રંગની ઘો (એનો રંગ સહેજ ચળકતો હોય છે.)

**ચંદન-ચિતા** (ચન્દન-) સ્ત્રી. [સં.] ધનિકો અને રાજાઓનાં મડદાં બાળવા માટે ચંદનના લાકડાની થતી ચેહ, ચંદન-ચેહ

**ચંદન-ચર્ચા** (ચન્દન-) સ્ત્રી. [સં.] શરીરે કે કોઈ અન્ય અંગમાંનો ચંદનનો લેપ

**ચંદન-ચૂડી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ચૂડી.'], -ડો પું. [+ જુઓ 'ચૂડો.'] સ્ત્રીઓને હાથે પહેરવામાં આવતી ચૂડીઓમાંની સૌથી આગળની નકશીદાર ચૂડી

**ચંદન-ચેહ** (ચન્દન-) [+ જુઓ 'ચેહ.'] જુઓ 'ચંદન-ચિતા.'

**ચંદન-ધેનુ** (ચન્દન-) સ્ત્રી. [સં.] પુત્રવાળી સૌભાગ્યવતી સ્ત્રી મરણ પામતાં એની પાછળ દાનમાં આપવામાં આવતી ચંદનથી ચર્ચેલી ગાય

**ચંદન-પાટ** (-ટય) સ્ત્રી. [+ 'પાટ.[2]'] અષ્ટાંગિક વ્રત કરનારને બેસવાની પાટ. (જૈન.)

**ચંદન-બટવો** (ચન્દન-) પું. [+ જુઓ 'બટવો.'] (લા.) એ નામની એક ભાજી, ચીલની ભાજી

**ચંદન-મય** (ચન્દન-) વિ. [સં.] ચંદનના જ લાકડાનું બનાવેલું. ચંદન ચોપડેલું હોય તેવું

**ચંદન-યાત્રા** (ચન્દન-) સ્ત્રી. [સં.] અક્ષય-તૃતીયાનો દિવસ. (૨) જગન્નાથપુરીમાં શ્રીજગન્નાથજીને ચંદન વગેરે ધરવાનો એક ખાસ ઉત્સવ

**ચંદન-વૃક્ષ** (ચન્દન) ન. [સં., પું.] ચંદનનું ઝાડ

**ચંદન-સ(-સે)ર** (ચન્દન-સ(-સે)રય) સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'સ(-સે)ર[2]' (માળા).] સ્ત્રીઓના કંઠની એક સુવર્ણ-માળા (રંગની સમાનતાએ)

**ચંદન-સાર** (ચન્દન-) પું. [સં.] ચંદનનું સત્ત્વ

**ચંદન-સારિવા** સ્ત્રી. [સં.] એક પ્રકારની વનસ્પતિ

**ચંદન-હાર** (ચન્દન-) પું. [સં.] સ્ત્રીઓને નાનાં નાનાં ચકતાંવાળી કંઠમાં પહેરવાની સુવર્ણમાળા, ચંદ્રહાર (રંગની સમાનતાએ)

**ચંદનાચલ(-ળ)** (ચન્દના-) પું. [સં. चन्दन + अ-चल] જુઓ 'ચંદન-ગિરિ.'

**ચંદનાદિ** (ચન્દનાદિ) વિ. [સં. चन्दन + आदि] ચંદન વગેરે

**ચંદનાદ્રિ** (ચન્દનાદ્રિ) પું. [સં. चन्दन + अद्रि] જુઓ 'ચંદન-ગિરિ.'

**ચંદનાવવું** (ચન્દના-) સ. ક્રિ. [સં. चन्दन,–ના. ધા.] ચંદનનો લેપ કરવો

**ચંદનાસવ** (ચન્દનાસવ) પું. [સં. चन्दन + आ-सव] ચંદનમાંથી કાઢવામાં આવતું પ્રવાહી સત્ત્વ (એક ઔષધ)

**ચંદનિયો** (ચન્દનિયો) પું. [સં. चन्दन + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કપાળમાં ચંદન લગાડનાર. (૨) જેના કપાળમાં ચંદન લગાડવામાં આવ્યું છે તેવો પુરુષ

**ચંદની**[1] (ચન્દની) સ્ત્રી. [સં. चन्दन + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઘસેલી સુખડ ભરવાની વાટકી

**ચંદની**[2] (ચન્દની) સ્ત્રી. [સં. चन्द्र > પ્રા. चंद દ્વારા] ચાંદની, ચંદ્રિકા, કૌમુદી, જ્યોત્સ્ના. (૨) (લા.) ચંદ્રના જેવો સફેદ રંગનો મોટો ચંદરવો. (૩) બારમાસી ફૂલ આપનારી એક વનસ્પતિ. (૪) એ નામની એક વેલ. (૫) એ નામનું એક વૃક્ષ

**ચંદનોત્સવ** (ચન્દનોત્સવ) પું. [સં., चन्दन + उत्सव] જુઓ 'ચંદન-યાત્રા.'

**ચંદર-કળા** (ચન્દર-) સ્ત્રી. [સં. चन्द्र-कला, અર્વા. તદ્ભવ] (લા.) એક જાતની ચોખાના લોટની મીઠાઈ, ચંદ્ર-કલા. (૨) સ્ત્રીઓના ગળાનું એક ઘરેણું, ચંદ્ર-સેર. (૩) ચંદ્રની ભાતવાળી એક જાતની સાડી. (૪) અંબોડાનું ઘરેણું, ચાક

**ચંદરવું** (ચન્દરવું) સ. ક્રિ. વાત કઢાવી લેવી. (૨) છેતરવું

**ચંદરવો** (ચન્દરવો) પું. [સં. चन्द्र > 'ચંદર' દ્વારા] મંડપ વગેરેમાં છતમાં બાંધવા માટેનો ચંદ્રના જેવા સફેદ વસ્ત્રનો નાનો મોટો પડ, ચાંદની (પછી એ રંગબેરંગી અને ભાતવાળો પણ કરવામાં આવે છે.) [આકાશમાં ચંદરવો બાંધવો (-ચન્દરવો-) (રૂ. પ્ર.) ખ્યાતિ મેળવવી. ૦ બાંધવો (રૂ.પ્ર.) ફજેત થવું, નિંદા પામવું. (૨) ઉઘાડું પડવું]

**ચંદર(-રૂ)સ** (ચન્દર(-રૂ)સ) પું. એક પ્રકારનો કઠણ ગૂંદર (જે તેલમાં ઓગળે છે અને એ મિશ્રણ લાકડું રંગવાના કામમાં આવે છે), બેરજો

**ચંદરાવલ** (ચન્દરાવલ્ય) સ્ત્રી. [સં. चन्द्रावलि] (લા.) ઓળખાણ, પરિચય, સંબંધ

**ચંદરાવળા, -ળો** જુઓ 'ચંદ્રાવળા,-ળો.'

**ચંદરૂસ** (ચન્દરૂસ) જુઓ 'ચંદરસ.'

**ચંદ-રોજ** (ચન્દ-રોજ) પું., બ. વ. [ફા. ચન્દ્-રોજહ્] થોડા દિવસ

**ચંદરોજી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] થોડા દિવસને લગતું. થોડા દિવસ ઉપરનું

**ચંદલ-મંડલ** (ચન્દલ-મણ્ડલ) ન. [અસ્પષ્ટ + સં.] એ નામની ચોપાટ જેવી એક રમત

**ચંદ-વેલ** (ચન્દવેલ્ય) સ્ત્રી. [સં. चन्द्र-वल्ली > પ્રા. चंदवल्ली; જુઓ ગુ. 'વેલ.'] એ નામનું ખેતીને નુકસાન કરનારું ઘાસ

**ચંદા** (ચન્દા) સ્ત્રી. [સં. चन्द्र > પ્રા. चंद; અંગ્રેજી સાહિત્યના સાદૃશ્યે સ્ત્રી.] ચંદ્ર, ચાંદો, (૨) ચાંદની, ચંદ્રિકા

**ચંદાવત** (ચન્દાવત) પું. [સં. चन्द्रक-पुत्र > चंदअ-उत्त] મેવાડના એક રાજકુમાર ચંદ્રસિંહના વંશનો સિસોદિયો રાજપૂત-વંશ. (સંજ્ઞા.) (૨) (લા.) રાજ્યનો પ્રથમ કક્ષાનો સામંત (મેવાડમાં હતો એ દ્વારા પછી વ્યાપકતાથી). (૩) (રામાનંદી બાવાઓમાં 'ચંદ' એવા કોઈ પૂર્વજ ઉપરથી) એ અવટંકવાળો દીકરો અને એનો વંશજ. (સંજ્ઞા)

**ચંદાવતી** (ચન્દાવતી) સ્ત્રી. [સં. चन्द्र > પ્રા. चंद દ્વારા સં. °वती સ્ત્રી., ત. પ્ર. દ્વારા] શ્રી રાગની એક સહાયક રાગિણી. (સંગીત.)

**ચંદાવું** (ચન્દાવું) અ. ક્રિ. [સં. चन्द्र > પ્રા. चंद, -ના. ધા.] (લા.) શરીર ઉપર ચાંદાં ચાંદા થવાં, ચાંદાંના રૂપનું કોહવાણ થવું

**ચંદા-વા** (ચન્દાવા) ક્રિ. વિ. [સં. चन्द्रक- > પ્રા. चंदअ + ગુ. 'વા' અંતરસૂચક અંત્યગ] (લા.) થોડા અમુક માપ સુધી, અમુક પાયરી સુધી

**ચંદી** (ચન્દી) સ્ત્રી. ઘોડા કે બળદને સૂકાં યા પલાળીને આપવામાં આવતાં બાજરી ચણા વગેરે. (૨) (લા.) વિજયી સેનાના ઘોડાઓને 'ચંદી'ના બહાને આપવામાં આવતી હતી તે ખંડણી. [૦ આપવી (રૂ. પ્ર.) લાંચ આપવી. ૦ ચઢ(-ઢ)વી (રૂ. પ્ર.) અભિમાન આવવું, ગર્વ થવો. ૦ ચઢા(-ઢા)વવી (રૂ. પ્ર.) ઘોડાં બળદને પૌષ્ટિક ખોરાક આપવો]

**ચંદૂરી** (ચન્દૂરી) વિ., પું. [સં. चन्द्रपुरीय- > પ્રા. चंदउरिअ-] ઘઉંની એક જાત ('ચંદ્રપુર' ગામ ઉપરથી)

**ચંદેરી** (ચન્દેરી) સ્ત્રી. [સં. चन्द्रगिरिका > પ્રા. चंद-इरिआ] માળવામાં ગ્વાલિયર પાસેની એક નગરી. (સંજ્ઞા.) (૨) (લા.) વિ., સ્ત્રી. પાઘડીની એક જાત. (૩) વિ. ચંદેરી નગરને લગતું

**ચંદેલ, -લો** (ચન્દેલ, -લો) વિ., પું. [સં. चन्द्रपल्लिक > પ્રા. चंद-पल्लिअ- > चंद-इल्लिअ- દ્વારા મળેલ] (ચંદેલ ગામના સંબંધે) રાજપૂતોની એક જ્ઞાતિ અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**ચંદો** (ચન્દો) પું. [સં. चन्द्रक- > પ્રા. चंदक] ચંદ્રના આકારનું ગોળ-સુંદર ચકતું. (૨) બિંબ, 'ડસ્ક.' (૩) ઘડિયાળની આંકડાવાળી ગોળ કે બીજા ઘાટની સપાટી. (૪) (લા.) ચહેરો, મુખડું. (૫) સિક્કા ઉપરનું મહોરું

**ચંદૌસી** (ચન્દૌસી) પું. એક જાતના કિંમતી પ્રકારના ઘઉં

**ચંદ્ર** (ચન્દ્ર) પું. [સં.] પૃથ્વીનો આકાશીય એ નામનો ઉપગ્રહ, ચંદ્રમા, ચાંદો. (સંજ્ઞા.) (૨) ગ્રહોનો તે તે ઉપગ્રહ

**ચંદ્રક** (ચન્દ્રક) પું. [સં.] ચંદ્રના ઘાટનું સોના-ચાંદીનું ચકતું (જેના ઉપર અક્ષરો અંકિત કરી વિશેષ કાર્ય માટે વ્યક્તિઓને ભેટ આપવામાં આવે છે.), ચાંદ, 'મેડલ.' (૨) કોઈ પણ બિલ્લો, (૩) મોરપીંછનો ચાંદલો

**ચંદ્ર-કક્ષા** (ચન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] પૃથ્વીની આસપાસ ફરવાનો ચંદ્રનો માર્ગ, 'મુન્સ ઑર્બિટ.' (ખગોળ.)

**ચંદ્ર-કલા(-ળા)** (ચન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] ચંદ્રની રોજરોજની વધતી કે ઘટતી આકૃતિનો તે તે સોળમો ભાગ. (૨) જુઓ 'ચંદર-કળા.'

**ચંદ્રકલા-રસ** (ચન્દ્ર-) પું. [સં.] પારામાંથી બનાવેલી એક [રાસાયણિક દવા. (આયુ.)

**ચંદ્ર-કળા** (ચન્દ્રકળા) જુઓ 'ચંદ્ર-કલા.'

**ચંદ્ર-કાંત** (ચન્દ્ર-કાન્ત) પું. [સં.] જેના ઉપર ચંદ્રનાં કિરણ પડતાં પાણી ઝરતું માનવામાં આવતું હતું તેવો એક કાલ્પનિક મણિ

**ચંદ્ર-કેંદ્રક** (ચન્દ્ર-કેન્દ્રક) વિ. [સં.] ચંદ્રના મધ્યબિંદુ સાથે સંબંધવાળું

**ચંદ્ર-ક્ષય** (ચન્દ્ર-) પું. [સં.] ચંદ્રની કળાઓમાં થતો જતો [ઘસારો

**ચંદ્ર-ખંડ** (ચન્દ્ર-ખણ્ડ) પું. [સં.] ચંદ્રની સપાટી ઉપરના પથ્થરનો તે તે ટુકડો. (૨) ચંદ્રની કળાઓનો ક્ષય થતાં એવા ચંદ્રનો પ્રકાશિત તે તે ભાગ

**ચંદ્રખંડાકાર** (ચન્દ્રખણ્ડાકાર) પું., **ચંદ્ર-ખંડાકૃતિ** (ચન્દ્ર-ખણ્ડાકૃતિ) સ્ત્રી. [+સં. आकार, आ-कृति] ચંદ્રના ખંડની આકૃતિ, ચંદ્રના ખંડ જેવી આકૃતિ. (૨) વિ. ચંદ્રના ખંડ જેવી આકૃતિવાળું

**ચંદ્ર-ગઢ** (ચન્દ્ર-) પું. [સં.+ જુઓ, 'ગઢ'.] રુક્મિણીના પિતા ભીમકની વિદર્ભ દેશની પ્રાચીન રાજધાની. (સંજ્ઞા.)

**ચંદ્રખી** (ચન્દ્રખી) સ્ત્રી. ટોપલી, નાની ડાલી, છાબડી

**ચંદ્ર-ગૃહ** (ચન્દ્ર) નં. [સં. પું., ન.] કુંડળીમાં ચંદ્રનું ખાનું. (જ્યો.)

**ચંદ્ર-ગોલક** (ચન્દ્ર-) પું. [સં.] ચંદ્રનો ગોળાકાર જોવામાં આવતો ચંદો

**ચંદ્ર-ગૌર** (ચન્દ્ર-) વિ. [સં.] ચંદ્રના જેવું સુંદર સફેદ રંગનું, [ગૌરવર્ણું

**ચંદ્ર-ગ્રહણ** (ચન્દ્ર-) ન. [સં.] પૂનમને દિવસે સૂર્ય અને ચંદ્ર વચ્ચે પૃથ્વી સીધી લીટીમાં આવે ત્યારે ચંદ્ર ઉપર પડતી પૃથ્વીની છાયા. (૨) (લા.) મોઢા ઉપરની ગમગીની

**ચંદ્ર-ચક્ર** (ચન્દ્ર-) ન. [સં.] ઓગણત્રીસ વર્ષે પૂર્ણ થતું ચંદ્રનું જ્યૌતિષિક એક ખાસ ભ્રમણ (એ થતાં મહિના-પક્ષ-તિથિ-વાર ફરી ૨૯ વર્ષે માટે એનાં એ આવે). (જ્યો.)

**ચંદ્ર-ચાર** પું. [સં.] તે તે રાશિ કે નક્ષત્રમાં ચંદ્રનું જઈ રહેવું એ. (જ્યો.)

**ચંદ્ર-ચૂડ** (ચન્દ્ર-) વિ., પું. [સં.] (જેમના કેશકલાપમાં પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે ચંદ્ર છે તેવા) મહાદેવ, ચંદ્રમૌલિ, શિવજી, રુદ્ર

**ચંદ્રચ્છાયા-પથ, ચંદ્રચ્છાયા-માર્ગ** પું. [સં.] સૂર્યગ્રહણ વખતે સૂર્યની આડે આવેલા ચંદ્રના પૃથ્વી ઉપર પડતા ઓછાયાનો માર્ગ. (જ્યો.)

**ચંદ્ર-જો(-જ્યો)ત** (ચંદ્ર-જો(જ્યો)ત્ય) સ્ત્રી. [સં. चन्द्र-ज्योतिस् ન., અર્વા. તદ્ભવ], **ચંદ્ર-જ્યોતિ** (ચન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં. °ज्योतिस् ન.] ચંદ્રનો પ્રકાશ, ચંદ્ર-પ્રભા, ચંદ્ર-દ્યુતિ. (૨) (લા.) ચંદ્રના જેવો પ્રકાશ આપનારી એક આતશબાજી

**ચંદ્ર-દગ્ધા** (ચન્દ્ર-) વિ., સ્ત્રી. [સં.] વૃષભ અને કર્ક રાશિમાં ચંદ્ર હોય તેવી રાત્રિ. (જ્યો.)

**ચંદ્ર-દર્શન** (ચન્દ્ર-) ન. [સં.] બીજને દિવસે યા મેઘલી કે વાદળવાળી રાતે ચંદ્રનું દેખાવું એ

**ચંદ્ર-દ્યુતિ** (ચન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ચંદ્ર-જોત.'

**ચંદ્ર-ધર** (ચન્દ્ર-) પું. [સં.] જુઓ 'ચંદ્ર-ચૂડ.'

**ચંદ્ર-ધવલ** (ચન્દ્ર-) વિ. [સં.] જુઓ 'ચંદ્ર-ગૌર.'

**ચંદ્ર-નાડી** (ચન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] ડાબા નસકોરાથી શ્વાસ ચાલતો હોય એ પ્રકારની ગણાતી નાડી, ઇડા. (યોગ.)

**ચંદ્ર-પથ** (ચન્દ્ર-) પું. [સં.] જુઓ 'ચંદ્ર-કક્ષા.'

**ચંદ્ર-પર્વ** (ચન્દ્ર-) ન. [સં.] ચંદ્રથી સાતમા ખાનામાં સૂર્ય આવે ત્યારે થતું એક પર્વ. (જ્યો.)

**ચંદ્ર-પાત** (ચન્દ્ર-) પું. [સં.] ચંદ્રની કક્ષા ક્રાંતિવૃત્તને જ્યાં છેદે તે તે બિંદુ, રાહુ. (જ્યો.)

**ચંદ્ર-પુરુષ** (ચન્દ્ર) પું. [સં.] શનિના પ્રભાવવાળો પુરુષ. [(જ્યો.)

**ચંદ્ર-પ્રભા** (ચન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ચંદ્ર-જોત.' (૨) શિલાજિતમાંથી બનતી એક રાસાયણિક દવા. (આયુ.)

**ચંદ્ર-બલ(-ળ)** (ચન્દ્ર-) ન. [સં.] કુંડળીનાં ખાનાંઓમાં ચંદ્રનું વર્ચસ કહેનારું સ્થાન-બળ. (જ્યો.)

**ચંદ્ર-બિંદુ** (ચન્દ્ર-બિન્દુ) ન. [સં., પું.] સ્વર અનુનાસિક છે એવું બતાવવા લેખનમાં સબિંદુ અર્ધચંદ્રનું કરવામાં

આવતું ( ँ ) આવું ચિહ્ન. (વ્યા.)
**ચંદ્ર-બિંબ** (ચન્દ્ર-બિમ્બ) ન. [સં., પું., ન.] ચંદ્રનો દેખાતો ચંદો, ચંદ્રનો દેખાતો ગોળાકાર ભાગ
**ચંદ્ર-ભાટ** (ચન્દ્ર-) પું. [સં. + જુઓ 'ભાટ.'] શિવ અને કાલીનો ઉપાસક એક પ્રકારનો યાચક ભાટ
**ચંદ્ર-ભૂષણ** (ચન્દ્ર-) વિ., પું. [સં.] (જેમના મસ્તકને ચંદ્ર ઘરેણારૂપ માનવામાં આવ્યો છે તેવા) મહાદેવ, શિવજી, રુદ્ર
**ચંદ્ર-મણિ** (ચન્દ્ર-) પું. [સં.] જુઓ 'ચંદ્ર-કાંત.'
**ચંદ્ર-મંડલ(-ળ)** (ચન્દ્ર-મણ્ડલ,-ળ) ન. [સં.] ચંદ્રનો સમગ્ર ભાગ
**ચંદ્રમા** (ચન્દ્રમા) પું. [સં. चन्द्रमाः] જુઓ 'ચંદ્ર (૧).' [**બારમો ચંદ્રમા** (ચન્દ્રમા) (રૂ. પ્ર.) શત્રુતા, વેર] [જ્યો.
**ચંદ્ર-માન** (ચન્દ્ર-) ન. [સં.] ચંદ્રની ગતિ પ્રમાણેની ગણતરી.
**ચંદ્ર-મુખી**[1] (ચન્દ્ર-) વિ., સ્ત્રી. [સં.] ચંદ્રના જેવું મુખ છે તેવી સ્ત્રી
**ચંદ્રમુખી**[2] (ચન્દ્ર-) વિ. [સં., પું.] ચંદ્રની બાજુ મુખ કરી રહેલું. (૨) ન. એ નામનો રાતે ફૂલ ખીલે છે તેવો એક છોડ
**ચંદ્ર-મૌલિ** (ચન્દ્ર-) પું. [સં.], **-લીશ્વર** (ચન્દ્ર-) પું. [ + સં. ईश्वर] (જેમના મુગટમાં ચંદ્ર હોવાની પૌરાણિક માન્યતા છે તેવા) મહાદેવ, શિવજી, રુદ્ર, ચંદ્ર-ચૂડ
**ચંદ્ર-યુતિ** (ચન્દ્ર-) સ્ત્રી. [ સં. ] કોઈ પણ ગ્રહ કે નક્ષત્રની ઉત્તર-દક્ષિણ સીધી લીટીમાં ચંદ્ર આવતાં થતું મનાતું જોડાણ. (જ્યો.) [(૨) બીજનો ચંદ્રમા. (જ્યો.)
**ચંદ્ર-રે(-લે)ખા** (ચન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] ચંદ્રની પ્રકાશિત કોર.
**ચંદ્ર-લોક** (ચન્દ્ર-) પું. [સં.] ચંદ્રની સપાટી ઉપરનો પ્રદેશ (પ્રત્યક્ષ પહોંચથી જોતાં પાણી અને પ્રાણી-સૃષ્ટિ વિનાનો જોવામાં આવ્યો છે.) [સાધન
**ચંદ્ર-યાન** (ચન્દ્ર-) ન. [સં.] ચંદ્ર તરફ જવા માટેનું વૈજ્ઞાનિક
**ચંદ્ર-વદન** (ચન્દ્ર-) ન. [સં.] ચંદ્રમાના જેવું રૂપાળું મોઢું. (૨) વિ. ચંદ્રના જેવા રૂપાળા મોઢાવાળું
**ચંદ્રવદના** (ચન્દ્ર-) વિ., સ્ત્રી. [સં.], **-ની** સ્ત્રી. [સં. चन्द्रवदन + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'ચંદ્રમુખી.[1]'
**ચંદ્ર-વલ્લરી, ચંદ્ર-વલ્લિકા, ચંદ્ર-વલ્લી** (ચન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] સોમ નામની એક વેલ, સોમવલ્લી
**ચંદ્ર-વંશ** (ચન્દ્ર-વંશ) પું. [સં.] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે ચંદ્રથી ઇલામાં થયેલો ક્ષત્રિય વંશ (જેમાં પુરુ અને યદુના વંશજો--પૌરવો અને યાદવો જાણીતા છે.)
**ચંદ્રવંશી** (ચન્દ્ર-વંશી) વિ. [સં., પું.], **-શીય, ચંદ્ર-વંશ્ય** (ચન્દ્ર-વંશ્ય) વિ. [સં.] ચંદ્રવંશમાં ઉત્પન્ન થયેલું
**ચંદ્ર-વાર** (ચન્દ્ર-) પું. [સં.] સોમવાર. (સંજ્ઞા.)
**ચંદ્રવાસી થવું** (રૂ. પ્ર.) રાત લઈને નાસી છૂટવું
**ચંદ્ર-વિકાસી** (ચન્દ્ર-) વિ. [સં., પું.] રાતે જેનાં ફૂલ વિકસે છે તેવું (એક ફૂલછોડ; પોયણાં જાતનો કમળ-છોડ)
**ચંદ્ર-વ્રત** (ચન્દ્ર-) ન. [સં.] જુઓ 'ચાંદ્રાયણ.'
**ચંદ્ર-શાલા(-ળા)** (ચન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] અગાસી. (૨) અગાસીમાં આવેલો ખંડ (જેમાં ચંદ્રનાં કિરણ પડતાં હોય)
**ચંદ્ર-શિલા** (ચન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] ચંદ્રની સપાટી ઉપરનો તે તે પથ્થર. (૨) જુઓ 'ચંદ્ર-કાંત.'
**ચંદ્ર-શૃંગ** (ચન્દ્ર-શૃઙ્ગ) ન. [સં.] બીજના ચંદ્રમાના પ્રકાશિત ભાગની બેઉ બાજુની અણીનો તે તે ભાગ
**ચંદ્ર-શેખર** (ચન્દ્ર-) પું. [સં.] જેમના મસ્તક-ભાગ ઉપર ચંદ્ર હોવાની માન્યતા છે તેવા) મહાદેવ, શિવજી, રુદ્ર, ચંદ્ર-ચૂડ, ચંદ્ર-મૌલિ
**ચંદ્ર(-દ્રૂ)સ** (ચન્દ્ર(-ન્દ્રૂ)સ.) જુઓ 'ચંદરસ.'
**ચંદ્ર-સારણી** (ચન્દ્ર-) સ્ત્રી. [સં.] ચંદ્રની આકાશીય ગતિનું ગણિત સ્પષ્ટ કરતો નકશો કે ગ્રંથ
**ચંદ્રસ્થાનીય** (ચન્દ્ર-) વિ. [સં.] શ્વાસ કે સ્વરની દૃષ્ટિએ નાકના ડાબા નસકોરાને લગતું
**ચંદ્ર-સ્વર** (ચન્દ્ર-) પું. [સં.] ડાબા નસકોરામાં ચાલતો શ્વાસ
**ચંદ્ર-હાસ** (ચન્દ્ર-) પું. [સં.] (લા.) ચંદ્રની જેમ ચળકતી તલવાર. (૨) પૌરાણિક કથા પ્રમાણે રાવણની એ નામની તલવાર. (સંજ્ઞા). (૩) પૌરાણિક કથા પ્રમાણે કેરલના સુધાર્મિક રાજાનો એ નામનો કુમાર. (સંજ્ઞા.)
**ચંદ્ર-હાર** (ચન્દ્ર-) પું. [સં.] જુઓ 'ચંદન-હાર.'
**ચંદ્રાર્ધ** (ચન્દ્રાર્ધ) વિ., પું. [સં. चन्द्र + अर्ध] ચંદ્રનું અડધું ફાડિયું, આઠમનો ચંદ્ર
**ચંદ્રાવલી(-ળી)** (ચન્દ્રાવલી,-ળી) સ્ત્રી. [સં.] પૌરાણિક આખ્યાયિકામાં ગોપબાલક શ્રીકૃષ્ણ ઉપર અનુરાગવાળી એક ગોપબાલિકા. (સંજ્ઞા.)
**ચંદ્રાવળો** (ચન્દ્રાવળો) પું. [સં. चन्द्रक-वलय-> પ્રા. चंदर-वलय> ગુ. 'ચંદરાવળો' થઈ] એક યમક પ્રકારનો માત્રામેળ છંદ. (પિં.)
**ચંદ્રાવળા** (ચન્દ્રાવળા) પું., બ. વ. [જુઓ 'ચંદ્રાવળો.'] (લા.) ચંદ્રાવળા છંદોમાં રચાયેલું કાવ્ય (આના સાદૃશ્યે આ જ 'ચંદ્રાવળા' છંદના 'કૃષ્ણાવળા' અને 'રામાવળા' પણ તે તે કૃષ્ણ અને રામના અપાયેલા કથાનકને કારણે કહેવાયા છે.) [જવું એ
**ચંદ્રાસ્ત** (ચન્દ્રાસ્ત) પું. [સં. चन्द्र + अस्त] ચંદ્રનું આથમી
**ચંદ્રાંગદ** (ચન્દ્રાઙ્ગદ) પું. [સં. चन्द्र + अङ्गद] (ચંદ્ર જેમના બાજુબંધનું ભૂષણ છે તેવા) મહાદેવ, શિવ, રુદ્ર
**ચંદ્રાંશુ** (ચન્દ્રાંશુ) ન. [સં. चन्द्र + अंशु પું.] ચંદ્રનું કિરણ
**ચંદ્રિકા** (ચન્દ્રિકા) સ્ત્રી. [સં.] ચાંદની, જ્યોત્સ્ના, કૌમુદી, 'મુન-લાઇટ.' (૨) કપાળમાં બીજના આકારનું સુશોભન (કુંકુમનું કે એવા રંગીન પદાર્થનું કરેલું). (૩) નાનું મોરપિચ્છ. (૪) માથાનું અર્ધચંદ્રાકાર એક ઘરેણું કે મુગટ
**ચંદ્રિકોત્સવ** (ચન્દ્રિકોત્સવ) પું. [સં. चन्द्रिका + उत्सव] શરદ્પૂર્ણિમાનો ઉત્સવ, શરદુત્સવ ['મુન-લાઇટ'
**ચંદ્રિમા** (ચન્દ્રિમા) સ્ત્રી. [સં.] ચાંદની, જ્યોત્સ્ના, કૌમુદી,
**ચંદ્રી** (ચન્દ્રી) સ્ત્રી. [સં. चन्द्र + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] જુઓ 'ચંદા.' (પદ્યમાં.)
**ચંદ્રૂસ** (ચન્દ્રૂસ) જુઓ 'ચંદરસ.
**ચંદ્રોદય** (ચન્દ્રોદય) પું. [સં. चन्द्र + उदय] ચંદ્રનું ઊગવું એ. (૨) એ નામની એક રાસાયણિક દવા. (આયુ.)
**ચંદ્રોપરાગ** (ચન્દ્રોપરાગ) પું. [ સં. चन्द्र + उपराग ] જુઓ 'ચંદ્ર-ગ્રહણ.'
**ચંદ્રોપલ** પું. [સં. चन्द्र + उपल] ચંદ્રની સપાટી ઉપરનો તે તે પથ્થર કે કાંકરો. (૨) જુઓ 'ચંદ્ર-કાંત.'

**ચંપક** (ચમ્પક) પું. [સં.] એક ખુશબોવાળું ફૂલ-ઝાડ. (૨) (૨) ન. એવું ફૂલ (ચંપાની એકથી વધુ જાતો છે.)

**ચંપક-ચતુર્દશી** (ચમ્પક-) સ્ત્રી. [સં.] ચંપા-ચૌદસ, જેઠ સુદિ ચૌદસ. (સંજ્ઞા.)

**ચંપક-માલા(-ળા), -લિકા** (ચમ્પક-) સ્ત્રી. [સં.] ચંપાના ફૂલોની માળા, ચંપાહાર

**ચંપક-વરણું, ચંપક-વર્ણું** (ચમ્પક-) વિ. [સં. चम्पक-वर्ण + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર. (> 'વરણ'ને પણ).] ચંપાના ફૂલના જેવા રંગવાળું

**ચંપક-વાટિકા** (ચમ્પક-) સ્ત્રી. [સં.] ચંપાના વૃક્ષોની વાડી

**ચંપક-ષષ્ઠી** (ચમ્પક-) સ્ત્રી. [સં.] માગસર સુદિ છઠ, ચંપા-છઠ. (સંજ્ઞા.)

**ચંપક-હાર** (ચમ્પક-) પું. [સં.] ચંપાનાં ફૂલોની માળા

**ચંપણિયું** ન. શકોરું, બટેરું

**ચંપત** (ચમ્પત) ક્રિ.વિ. છટકી કે નાસી જવામાં આવે એમ

**ચંપલ** (ચમ્પલ) સ્ત્રી.,ન. [હિં., મરા. ચપ્પલ] ઉપરને ભાગે પટ્ટીઓવાળી સપાટ (પગમાં પહેરવાની)

**ચંપાઈ** (ચમ્પાઇ) વિ. [સં. चम्प+ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] (લા.) ચંપાના રંગના જેવા રંગવાળું, ખૂલતા કેસરી રંગનું કે પીળા રંગનું

**ચંપા-કલી** (ચમ્પા-) પું., બ. વ. [જુઓ 'ચંપો' + સં.] ચંપાની કળીના ઘાટના ચોખાની એક જાત

**ચંપા-કેળ** (ચમ્પા-કેળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચંપો' + 'કેળ.'] સુગંધી નાનાં કેળાં આપતી પાતળા ઘાટની ઊંચાઈવાળી કેળની એક જાત

**ચંપા-કેળું** (ચમ્પા-કેળું) ન. [જુઓ 'ચંપો' + 'કેળું.'] ચંપા-કેળનું સુગંધીદાર નાના ઘાટનું ફળ

**ચંપા-ચતુર્દશી** (ચમ્પા-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચંપો' + સં.] જુઓ 'ચંપક-ચતુર્દશી.' (સંજ્ઞા.) [એક પ્રકારની ચૂંદડી

**ચંપા-ચૂંદડી** (ચમ્પા.) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચંપો' + 'ચૂંદડી.']

**ચંપા-ચૌદસ(-શ)** (-સ્ય, -શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચંપો' + 'ચૌદસ(-શ).'] જુઓ 'ચંપક-ચતુર્દશી.' (સંજ્ઞા.)

**ચંપા-છઠ** (ચમ્પા-છઠ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ સં. चम्पक-षष्ठी > પ્રા. चंपअ-छट्ठी] જુઓ 'ચંપક-ષષ્ઠી.' (સંજ્ઞા.)

**ચંપાણ** ન. ખેતરમાંનાં ઢેફાં ભાંગવાનું એક ઓજાર. (૨) શેરડી પીલવાના યંત્રમાં નાઢીના ઉપરના છેડા જે લાકડાના ચોકઠામાં ગોઠવાય છે તે લાકડું

**ચંપાપતેર** (ચમ્પાપતેર) ન. એક જાતનું જરીનું ભરતકામ

**ચંપા-ભાત** (ચમ્પા-ભાત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચંપો' + ભાત.[૨]] ચંપાની કળી કે ફૂલોની ભાત. (૨) વિ. એવી ભાતવાળું

**ચંપારણ્ય** (ચમ્પારણ્ય) ન. [સં. चम्प + अरण्य=ચંપાનાં વૃક્ષોની વિપુલતાને કારણે] બિહારમાં આવેલો એ નામનો એક પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.) (૨) મધ્ય પ્રદેશમાં રાયપુર નજીક મહાનદી ઉપર આવેલું એક વન. (સંજ્ઞા.)

**ચંપા-વરણું, ચંપા-વર્ણું** વિ. [જુઓ 'ચંપો' + 'વરણ' > સં. वर्ण + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] જુઓ 'ચંપક-વરણું.'

**ચંપાવવું, ચંપાવું** (ચમ્પા-) જુઓ 'ચાંપવું'માં. [**ચંપાઈ બેસવું** (ચમ્પાઇ બેસવું) (રૂ.પ્ર.) ભરાઈ રહેવું, છુપાઈ જવું. **ચંપાતે પગલે** (ચમ્પાતે-) (રૂ.પ્ર.) અવાજ ન થાય એ રીતે ચાલતાં]

**ચંપા-ષષ્ઠી** (ચમ્પા.) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચંપો' + સં.] જુઓ 'ચંપક-ષષ્ઠી.' (સંજ્ઞા.)

**ચંપાહાર** (ચમ્પા-) પું. [જુઓ 'ચંપો'+સં.] જુઓ 'ચંપક-હાર.'

**ચંપી** (ચમ્પી) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. चंपिआ] હાથ પગ કે શરીરને આરામ માટે હાથથી દબાવવાની ક્રિયા. [**૦ કરવી** (રૂ.પ્ર.) ખુશામત કરવી]

**ચંપે(-બે)લી** (ચમ્પે(-મ્બે)લી) જુઓ 'ચમેલી.'

**ચંપૂ** (ચમ્પૂ) ન. [સં., સ્ત્રી.], **૦કાવ્ય** ન. [સં.], **૦ગ્રંથ** (-ગ્રન્થ) પું. [સં.] સંસ્કૃતના ગદ્ય-પદ્યમય એક લલિત કાવ્યપ્રકારની કથા કે આખ્યાયિકા

**ચંપો** (ચમ્પો) પું [સં, चम्पक- > પ્રા. चंपअ-] ચંપક વૃક્ષ, રાયચંપો, ચંપાના ફૂલનું ઝાડ. (૨) ચંપાનું ફૂલ

**ચંબર** (ચમ્બર) પું. [અં. ચેમ્બર્] ઘોડા કે હાથીના માથા ઉપર લગાડવાની કલગી. (૨) હોકાની ચલમનું ઢાંકણું, ચંબલ

**ચંબરી(-લી)** (ચમ્બરી,-લી) વિ. [જુઓ 'ચંબર' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ગોળાકાર

**ચંબલ** (ચમ્બલ) જુઓ 'ચંબર(૨).'

**ચંબલી** (ચમ્બલી) સ્ત્રી. એક પ્રકારનો નાનો પ્યાલો

**ચંબી** (ચમ્બી) સ્ત્રી. રંગની છાપ ઉઠાડતી વખતે જેટલા જેટલા ભાગમાં રંગ થવા ન દેવો હોય તેટલા ભાગમાં મુકાતો કાગળનો તે તે ટુકડો

**ચંબુ** (ચમ્બુ) પું. [કાન.] લોટવો, કૂજો, કુંજો. (૨) લોટ-વાના ઘાટનું રાસાયણિક ક્રિયા કરવાનું ચીનાઈ માટી કે કાચનું એક વાસણ

**ચંબુલ** (ચમ્બુલ) પું. એ જાતનો એ નામનો વેલો

**ચંબૂડિયો, ચંબૂડો** (ચમ્બૂ-) પું. [જુઓ 'ચંબૂ' + ગુ. 'ડું' + 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] નાનો ચંબુ

**ચંબૂડી** (ચમ્બૂડી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચંબૂડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય.] ખૂબ નાનો ચંબુ. [**૦ વાળવી** (રૂ.પ્ર.) લોટમાં પાણી નાખી ઘાટ આપવો]

**ચંબેલી** (ચમ્બેલી) જુઓ 'ચમેલી.'

**ચંબોલો** પું. [જૂ. ગુ. 'ચો' + જુઓ 'બોલવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] ચાર લીટીની કવિતાની કડી. (૨) એ નામની એક રમત

**ચંભો** (ચમ્ભો) પું. તોપ કે બંદૂકનો પાછલો ભાગ. (૩) તોપમાં દારૂ ધરબવાનો લાકડાનો દાંડો. [**૦ દેવો, ૦ મારવો** (રૂ.પ્ર.) હાથથી ધક્કો મારવો, હડસેલવું]

**ચંમ** (ચમ્મ) ક્રિ.વિ. [રવા.] ગરમ તાવડીમાં કે વાસણમાં તેલ-ઘી નાખતાં અવાજ થાય એમ

**ચા** (ચાઃ) સ્ત્રી.,પું [ચીની. 'ત્શા'] જેની સૂકી પત્તી પીણામાં વપરાય છે તેવો એક ચીની છોડ. (૨) એક પ્રકારનો તેજાનાની જાતનો છોડ, લીલી ચા. (૩) ચાની સૂકી પત્તી. (૪) એમાંથી બનાવેલું પીણું. [**૦ પીવી** (રૂ.પ્ર.) (ઘડિયાળનું) બંધ રહેવું]

**ચાઇના** પું. [સં. चीन, અં.] ચીનનો પ્રદેશ. (૨) વિ. ચીનના પ્રદેશને લગતું, ચીનના પ્રદેશનું

**ચાઇની-ઝ** વિ. [અં.] ચીનના પ્રદેશને લગતું, ચીનના પ્રદેશનું

**ચાઇમાઈ** સ્ત્રી. દેખાવડી તકલાદી ચીજ

**ચાઊર** ન., (-રય) સ્ત્રી. ખેતરમાં અનાજ વાવવાનું ચાર ફળાંની બનાવટનું ઓરવાનું સાધન (જેને મથાળે 'ચલમ' ઘાટનું ચાડું હોય છે.)

**ચાઊસ** પું. [તુર્કી. ચાવૂસ્] લશ્કર કે કાફલાનો ચોબદાર. (૨) ડંકા નિશાન રાખનારી ટુકડીનો જમાદાર. (૩) જૂના વખતનો અરબ ચોકીદાર

**ચાઓળ** ન. જુઓ 'ચાઊર.'

**ચાક**[1] પું. [સં. चक्रक->પ્રા. चक्कअ-] ચક્ર, પૈડું. (૨) (કુંભારનો) ચાકડો. (૩) સ્ત્રીઓના અંબોડામાં ભરાવાતું સોના વગેરેનું ચક્રાકાર ઘરેણું. [૦ **આપવો** (રૂ.પ્ર.) ગોળ ગોળ ફરવું. ૦ **ઉપર પીંડો** (-ઉપરય-) (રૂ. પ્ર.) અનિશ્ચિતતા. ૦ **ખાવો** (રૂ.પ્ર.) ગોળ ગોળ ફરવું. ૦ **ચઢા(-ઢ)વું** (રૂ.પ્ર.) નિંદાપાત્ર થઈ ગવાવું. ૦ **ચઢા(-ઢા)વવું** (રૂ.પ્ર.) ફજેત કરવું. ૦ **દેવો**, ૦ **લેવો** (રૂ.પ્ર.) આણી ઉપર ગોળ ફેરવવું. ૦ **વધાવવો** (રૂ.પ્ર.) માંગલિક પ્રસંગે કુંભારને ત્યાં જઈ ચાકડાની પૂજા-અર્ચા કરવી. -**કે ચઢ(-ઢ)વું** (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'ચાક ચડવું.' (૨) મદ-મસ્તીમાં આવવું]

**ચાક**[2] વિ. [તુર્કી.] તંદુરસ્ત. [૦ **કરવું** (રૂ.પ્ર.) ઉશ્કેરવું. ૦ **થવું** (રૂ.પ્ર.) તેજી કે સ્ફૂર્તિમાં આવવું, સાવધાન બનવું. ૦ **રહેવું** (-રે:વું) (રૂ.પ્ર.) સાવધાન રહેવું]

**ચાક**[3] વિ. [ફા.] ફાટેલું, ચીરેલું. [૦ **કરી ના(-નાં)ખવું** (રૂ.પ્ર.) ફાડી તોડી નાખવું]

**ચાક**[4] પુ. [અં. ચોક્] સાફ કર્યા વિનાની કે સાફ કરેલી સફેદ પોચી એક પ્રકારની માટી, ખડી

**ચાકચક્ય** ન. [સં.] ચકચકાટ

**ચાકટ**(-ણ, -ળ[1], -ળણ) (-ટય, -ણ્ય, ળ્ય, -ણ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. चक्कुलंडा] આંધળી ચાકણ, મુઠું પૂછડું હોવાને કારણે બે બાજુ મોઢાં છે તેવી જાતનો એક આળસુ પ્રકારનો સર્પ, બંબોઈ, ચાકળી

**ચાકઠી** સ્ત્રી. [સં. चक्र-स्थित्ता>પ્રા. चक्कट्ठिआ] કૂવાની ગરેડીમાંનું નાનું પૈડું, નાનો ચાક

**ચાકડા-વેરો** પું. [જુઓ 'ચાકડો' + 'વેરો.'] કુંભાર પાસેથી દરેક ચાકડા દીઠ લેવાતો કર

**ચાકડો** પું. [જુઓ 'ચાક[1]' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કુંભારનો ચાક (જેના ઉપર વાસણને ઘાટ આપવામાં આવે છે.). [-**ડે ચઢ(-ઢ)વું** (રૂ.પ્ર.) લોકનિંદાનો ભોગ થવું. **ચિત્ત ચાકડે ચઢ(-ઢ)વું** (રૂ.પ્ર.) ચિત્તમાં અનેક ગડમથલ થવી]

**ચાકણ** (ણ્ય) જુઓ 'ચાકટ.'

**ચાક-પૂજા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાક[1]' + [સં.] લગ્ન-પ્રસંગે કુંભારને ત્યાં જઈ કરવામાં આવતું ચાકડાનું પૂજન

**ચાક-ફેરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાક[1]' + 'ફેરવવું' + ગુ. 'અણી' કૃ.પ્ર.] કુંભારના ચાકડાને ફેરવવાનો નાનો ડંડીકો

**ચાક-બાક** વિ. [જુઓ તુર્કી. 'ચાક[2]' દ્વારા.] હોશિયાર, પહોંચેલ, ચાલાક

**ચાકર** પું. [ફા.] ખિદમતગાર, પરિચારક ('નોકર' કરતાં નીચલો દરજ્જો, જેમાં ઘરકામ કરનારનો અર્થ છે, નોકર વહીવટી કામ પણ કરે.) [-**રાં જમીન** (રૂ. પ્ર.) ચાકર લોકોને અપાયેલી જમીન—મહેસૂલ-માફી સાથેની]

**ચાકર-ચૂકર** પું., બ.વ. [જુઓ 'ચાકર,' દ્વિર્ભાવ.] સેવક વર્ગ

**ચાકરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાકરડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચાકરનું કામ કરનારી સ્ત્રી, સ્ત્રી ચાકર

**ચાકરડો** પું. [જુઓ 'ચાકર' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (તુચ્છ અર્થમાં) ચાકર, દાસ ['ચાકર-ચૂકર.'

**ચાકર-નફર** પું., બ.વ. [જુઓ 'ચાકર' + 'નફર.'] જુઓ

**ચાકરિયાત** વિ. [જુઓ 'ચાકર' + અર. 'ઇય્યત' પ્ર.] ચાકરી કરનારું. (૨) જુઓ 'ચાકરિયું.'

**ચાકરિયું** વિ. [જુઓ 'ચાકર' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ચાકરીના બદલામાં મળેલું. [-**યા જમીન** (રૂ.પ્ર.) ચાકરીના બદલામાં મહેસૂલ માંડી વળાઈ બક્ષિસ મળેલી જમીન, ચાકરાં-જમીન]

**ચાકરી** સ્ત્રી. [ફા.] ચાકરનું કામ, ચાકરની પ્રવૃત્તિ. [૦ **ઉઠાવવી** (રૂ.પ્ર.) સેવા કરવી, ખિદમત કરવી. ૦ **કરવી** (રૂ. પ્ર.) ઘોડાની ચંપી કરવી]

**ચાકલેટ** પું. [અં. ચૉકોલેટ્] લાકડા ઉપર લગાડવામાં આવતો તૈલી રંગ (લાલ લીલો વગેરે). (૨) (લા.) દીવાનો, ચક્રમ, (૩) સૃષ્ટિ વિરુદ્ધ કર્મ કરવામાં આવે છે તેવો સુંદર છોકરો, લોંડો [કસબી ભાત

**ચાકલો** પું. કાંચળી ચોળી વગેરે ઉપર પાડેલી રેશમી કે

**ચાકવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ચાક,[4]'-ના. ધા.] ખળામાં અનાજના ઢગલા વગેરે ઉપર રાખ કે ખડીનાં નિશાન કરવાં. (૨) (લા.) હદ બાંધવી, સીમા આંકવી. **ચકાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ચાક-વેણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાક[1]' + સં.] જુઓ 'ચાક-ફેરણી.'

**ચાકસી** સ્ત્રી. એ નામની એક માછલીની જાત

**ચાકળ**[1] (-ળ્ય) જુઓ 'ચાકટ.'

**ચાકળ**[2] (-ળ્ય) સ્ત્રી. [સં. चक्र->પ્રા. चक्क દ્વારા.] ગૂમડાની આસપાસ ચક્રાકારે ચામડીનો ઊપસી આવતો ભાગ

**ચાકળ(-ળે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાકળ[1]' + ગુ. 'અ-(-એ)ણ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'ચાકટ.'

**ચાકળી**[1] સ્ત્રી. નાનો ઘડો, ગાગર

**ચાકળી**[2], **-ળણ** (-ણ્ય) જુઓ 'ચાકટ'-'ચાકળણ.'

**ચાકળો** પું. [સં. चक्र>પ્રા. चक्क + ગુ. 'ળું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] કોસની ગરગડી. (૨) ગોળ આકારનો ભરત ભરેલો કાપડનો ટુકડો (એ ચોરસ પણ થાય છે). (૩) બેસવા માટેની ગોળ કે ચોરસ ગાદી

**ચાકાં** ન., બ.વ. [સં. चक्रक->પ્રા. चक्कअ-નું 'ચાકું'] પાણાના મોટા ટુકડા, ચોસલાં. (૨) શેરડીના રસને ઉકાળ્યા પછી ભેજવાળી જમીન ઉપર ઠારવામાં આવતાં ગોળનાં ભીલાં

**ચાકી** સ્ત્રી. [સં. चक्रिका>પ્રા. चक्किआ] જમીને ગોળ બંધાયેલો આકાર. (૨) પિત્તળ કે લોઢાનો અથવા ચામડાનો ગોળાકાર ટુકડો. (૩) સૂરણની ગાંઠ વગેરે ગોળ આકારની વસ્તુ. (૪) ઠારેલા ગોળનું ભીલું. (૫) સ્ક્રૂ વગેરે સાથે વપરાતી અંદર આંટાવાળી ચકરી, 'નટ.' (૬) તમાકુના પડાઓનો ગોઠવીને કરેલો ઢગલો. (૭) દારૂ ભરી ફોડવા માટેની અડી. (૮) ધાતુના પતરામાં વીંધ પાડવા નીચે રખાતી આધારરૂપ ખાડાવાળી અડી

**ચાકુ,-કું**[1] જુઓ 'ચાકૂ.'

**ચાકું[2]** ન. [સં. चक्रक- > પ્રા. चक्कअ-] પથ્થરનું ગોળ ચક્કર. (૨) ગચિયું, ઢેફું. (૩) દડબું, મોટી શિલા. (૪) વાડિયું (ખજૂર વગેરેનું). (૫) ચકાસું, ઢીમણું [ચપ્પુ, ચાકુ

**ચાકૂ** ન. [ફા.] પાનું હાથામાં મ્યાન કરી શકાય તેવો છરો,

**ચાક્ષુષ** વિ. [સં.] આંખને લગતું, આંખ સંબંધી. (૨) પ્રત્યક્ષ જોઈ શકાતું. (૩) પું. પૌરાણિક રીતે ચૌદ મન્વંતરોમાંનો છઠ્ઠો મન્વંતર [·ઝયુઅલ પર્સેપ્શન' (દે. હ.)

**ચાક્ષુષ-પ્રત્યક્ષ** વિ. [સં.] દૃષ્ટિથી સ્પષ્ટ જોવાની ક્રિયા, 'વિ-

**ચા(-ચાં)ખલડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાખડી' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે પ્ર., 'ચાખલડી' વધુ સ્વાભાવિક.] ચાખડી, પાદુકા. (પદ્યમાં.)

**ચા(-ચાં)ખડી** સ્ત્રી. પગ-પાવડી, પાદુકા [અથાણું, અચાર

**ચાખણું** ન. [(સુ.) જુઓ 'ચાખવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.]

**ચાખવું** સ. ક્રિ. [સં. चष् દ્વારા પ્રા. चक्ख] મોઢામાં સ્વાદ અનુભવવો, જીભથી સ્વાદ લેવો. (૨) (લા.) સ્વાદ પૂરતું થોડુંક ખાવું. (૩) અનુભવ લેવો (સારો યા ખરાબ). **ચખાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચખવવું, ચખાડવું** પ્રે., સ. ક્રિ

**ચાખળિયો[1]** પું. [જુઓ 'ચાખળો[1]' + ગુ. 'ઈયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.], **ચાખળો[1]** પું. આખળિયો, ચકલો, આડણી

**ચાખળિયો[2]** પું. [જુઓ 'ચાખલો[2]' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.], **ચાખળો[2]** પું. ચામડાની ગોળ ગાદી, ચાકળો

**ચાખળિયો[3]** પું. [જુઓ 'ચાખળો[3]' + ગુ. 'ઈયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.], **ચાખળો[3]** પું. રેંટ [દુકાન, હોટેલ

**ચા-ખાનું**(ચાઃ-) ન. [જુઓ 'ચા' + 'ખાનું'] ચાના પીણાની

**ચાગ** પું. [સૌ., રવા.] પ્યાર, લાડ. (૨) ચાગલાઈ. [૦નો ઘૂઘરો (રૂ. પ્ર.) લાડમાં ઊછરેલું] [જુઓ 'છાકટું.'

**ચાગઠું** વિ. [(સૌ.) જુઓ 'છાકટું-' ઉચ્ચારણભેદ માત્ર.]

**ચાગલાઈ** (ચાગ્યલાઇ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાગલું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.], **ચાગલા-વેડા** (ચાગ્યલા-) પું., બ. વ. [+ 'વેડા.'] ચાગલાપણું, ચાગલા થવાની ટેવ

**ચાગલું** (ચાગ્યલું) વિ. [રવા.] ચબાવલું. (૨) (લા.) પ્યાર કે લાડ ચાહતું

**ચાગવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ચાગ,'-ના. ધા.] ચાનક રાખવી

**ચાગળું** ન. બકરાનું ચામડું

**ચાગા-ચૂ(-ચૂં)ગું** વિ. [જુઓ 'ચાગ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર. = 'ચાગું'નો દ્વિર્ભાવ.] (લા.) બેવકૂફ

**ચાગા-ડૂ(-ડૂં)ગું** વિ. [જુઓ 'ચાગા-ચૂંગું'માં 'ચાગું'; આ પણ દ્વિર્ભાવ.] ચાગલું. (૨) ચાગલું થઈ ઢગો કરનાર. (૩) ખોટો ઢોંગ કરનાર

**ચાગી** સ્ત્રી. એ નામની સૌરાષ્ટ્રિય ઘોડીની એક જાત

**ચાગેરી** સ્ત્રી. લૂણીની ભાજીની ખારી જાત

**ચાગો-વાગો** પું. કાચુંકોરું ખાવાનું, નાસ્તો

**ચા-ઘર** (ચાઃ-) ન. [જુઓ 'ચા' + 'ઘર.'] જુઓ 'ચા-ખાનું.' (૨) ચા પીવા મળવાનું નાનું સ્થાન, 'ટી-હાઉસ'

**ચાચર[1]** પું., ન. [સં. चत्वर > પ્રા. चच्चर, ન.] ચાર રસ્તા જ્યાં મળતા હોય તેવો ચોક, ચૌટું. (૨) માતાજીના મંદિર આગળનું વિસ્તારવાળું ચોકઠું

**ચાચર[2]** (-રય) સ્ત્રી. [સં. चत्वरी > પ્રા. चच्चरी] (લા.) ચૌટામાં સ્થાપવામાં આવેલી દેવી

**ચાચરિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ચાચર[1]' + ગુ. 'ઈયું' ત. પ્ર.] ચકલામાં સ્થાપેલી દેવીના ગણનાં દેવલાં

**ચાચરું** ન. [સં. चत्वरक- > પ્રા. चच्चरअ-] (લા.) (ચાચર જેવી આકૃતિને કારણે) કપાળ, લલાટ

**ચાચરો** પું. [જુઓ 'ચાચરું.'] જુઓ 'ચાચર.[1]' [બેવકૂફ

**ચાચા-ચૂ(ચૂં)ગું** વિ. [રવા.] દાધારંગું. (૨) મૂર્ખ, કમ-અક્કલ,

**ચાચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાચો' + ઉર્દૂ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચાચાની પત્ની, કાકી. [૦ વાળવી (રૂ. પ્ર.) લીલી તમાકુની ગડીઓને બાફ આપવા માટે ઢગ કરી ગોદડાં ઓઢાડવાં]

**ચાચો** પું. [ઉર્દૂ. ચાચા] બાપનો ભાઈ, કાકો

**ચાટ[1]** પું. [સં.] વિશ્વાસમાં લઈ લૂંટી લેનારો પુરુષ. [૦ પડી જવું, ૦ બનવું (રૂ. પ્ર.) શરમિંદું બની જવું. ૦ પાડવું (રૂ. પ્ર.) (અન્યને) લુચ્ચા તરીકે સ્પષ્ટ કરવો]

**ચાટ[2]** (-ટય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાટવું.'] કૂતરાને ખાવાનું નાખવાનું વાસણ કે ઠીબડું [અસર, રીસનો ડંખ, ચટકો

**ચાટકો** પું. [રવા.] ટોણો, મહેણું. (૨) મનમાં થતી ગુસ્સાની

**ચાટણ** ન. [જુઓ 'ચાટવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ચાટવાની ક્રિયા. (૨) ચાટી ખાઈ શકે તેવું ઔષધ, અવલેહ

**ચાટણિયું** વિ. [જુઓ 'ચાટણ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ચાટવાની લોલુપતાવાળું. (૨) ખુશામતિયું. (૩) લાંચખાઉ, રુશવતખોર

**ચાટણું** ન. [જુઓ 'ચાટણ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કોઈ પણ પ્રકારનું ચાટણ, લેહ્ય પદાર્થ

**ચાટરડું** ન. સૂતર વીંટવાની ફીરકી, ફરકડી

**ચાટલું** ન. અરીસો, દર્પણ, આરસી. (૨) સોના-રૂપાની લગડી. (૩) (લા.) (તિરસ્કારમાં) મોઢું

**ચાટલો** પું. [જુઓ 'ચાટલું.'] (લા.) મોઢું, ચહેરો. (૨) રૂપિયો (ચાંદીનો)

**ચાટવી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાટવો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] લાકડાની નાની કડછી કે સામાન્ય નાની કડછી. (૨) કાનમાંથી મેલ કાઢવાની સળી

**ચાટવું[1]** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. चट्ट] ચાટવા જેવા પદાર્થને જીભના અગ્રભાગથી ઘસી મોંમાં લેવું. (૨) (લા.) ખુશામત કરવી. **ચટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચટાડવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચાટવું[2]** અ. ક્રિ. [રવા.] તાવડામાં ભડકો ઊઠવો. (૨) (લા.) ગુસ્સે થવું [(૩) પાંજરું

**ચાટવો** પું. [દે. પ્રા. चट्टुअ-] લાકડાનો કડછો. (૨) હલેસું.

**ચાટિયું** ન. [જુઓ 'ચાટવું[1]' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ચાટીને ખાવાનો પદાર્થ, ચાટણ

**ચાટી** સ્ત્રી. લપડાક, થપ્પડ, થપાટ

**ચાટુ** વિ. [સં.] સાંભળતાં પ્રિય લાગે તેવું મીઠું-મધુરું. (૨) ન. સાંભળતાં પ્રિય લાગે તેવું વચન. (૩) (લા.) ખુશામત

**ચાટુ-કાર** વિ. [સં.] મીઠું પ્રિય લાગે તેવું બોલનાર, ખુશામતખોર

**ચાટુકારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાટુકાર' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ખુશામત

**ચાટુશ** વિ. [સં. चाटु દ્વારા ગુ.] (લા.) ખુશામત-ખોર

**ચાટૂક્તિ** સ્ત્રી. [સં. चाटु + उक्ति] મીઠાં વેણ. (૨) (લા.) ખુશામતનાં વેણ [ઘર

**ચાટૂડી** સ્ત્રી. જુઓ 'ચાટવી.' (૨) કાંટામાં નંગ બેસાડવાનું

**ચાટુડું[1]** વિ. [જુઓ 'ચાટુ' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

ખુશામત-ખોર. (૨) ચિબાવલું. (૩) દોઢ-ડાહ્યું

**ચાટૂડું**[૨] વિ. [જુઓ 'ચાટવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર. + 'ડું' ત. પ્ર.] ચાટવા-ખાવાની લાલસાવાળું

**ચાટો** પું. [પું. જુઓ 'ચાટવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] ચાટણ. (૨) ચિચોડામાંથી ટપકતો શેરડીનો રસ

**ચાટોડિયું** વિ. [જુઓ 'ચાટવું' + ગુ. 'ઓડ' કૃ. પ્ર. + 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'ચાટૂડું.'

**ચાઠું**[૧] ન. ગૂમડાં વ્રણ જખમ વગેરેનો શરીર ઉપર રહી જતો ડાઘ, ચાંભું. (૨) ડાઘ, નિશાન (સામાન્ય)

**ચાઠું**[૨] ન. ઢોરને ખાવાનું ખાણ

**ચાડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [(સૌ.) મૂર્ધન્ય 'ડ' ઉચ્ચારણ] ચીવટ, કાળજી

**ચાડકું** વિ. [જુઓ 'ચાડી' દ્વારા.] ચાડી કરનારું ચાડીખોર

**ચાડખું** વિ. [જુઓ 'ચાડી' + 'ખાવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] (લા.) બાતમીદાર, ગુપ્તચર. (૨) રખેવાળ, પગી

**ચાડણ** વિ. [જુઓ 'ચડવું' દ્વારા.] ચડવા—સવારી કરવા કામ લાગે તેવું

**ચાડ-સ(-સો)રી** સ્ત્રી. તંબુની દોરીઓ બાંધવાની મેખ કે ખૂંટી

**ચાડિય(-યે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાડિયું' + ગુ. '(અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચાડી કરનારી સ્ત્રી, ચાડકી સ્ત્રી

**ચાડિયું** વિ. [જુઓ 'ચાડી[૧]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચાડી-ચુગલી કરનારું

**ચાડિયેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'ચાડિયણ.'

**ચાડિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ચાડિયું.'] ખેતર વગેરેમાં ઊભો રાખવામાં આવતો માણસનો આકાર. (૨) (લા.) સુકલકડી માણસ. (૩) ગામ કે ફળિયાનો નઠારો માણસ

**ચાડી**[૧] સ્ત્રી. [દે. પ્રા. चाड—'માયાવી—'કપટી' દ્વારા] કોઈની વિરુદ્ધ અન્યને જઈ ફરિયાદ કરવી એ, ચુગલી

**ચાડી**[૨] સ્ત્રી. [દે. પ્રા. चड्डिआ; મૂર્ધન્ય ઉચ્ચારણ] કાંકરો કે ગોળી મૂકવાનો ગોફણનો અંતર જેવો ભાગ

**ચાડીકું** ન. બળદ-ગાડું, બેલ-ગાડી

**ચાડીકો** પું. [જુઓ 'ચાડી[૧]' + ગુ. 'કું' ત. પ્ર.] જુઓ 'ચાડિયો.' (૨) ધાડપાડુઓનો બાતમીદાર

**ચાડી-ખાઉ** વિ. [જુઓ 'ચાડી[૧]' + 'ખાવું + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.], **ચાડી-ખોર** વિ. [જુઓ 'ચાડી[૧]' + ફા. પ્રત્યય.] ચાડી ખાવાની ટેવવાળું, ચુગલી-ખોર

**ચાડીચાડીને** ક્રિ. વિ. ['ચાડવું' એવું કોઈ ક્રિયામૂળ જાણીતું નથી., 'ચાડ' = કાળજી છે તેનું ના. ધા. થઈ શકય; સં. ભૂ. કૃ., દ્વિર્ભાવથી] ખાસ કાળજી રાખીને

**ચાડી-ચુગલી** સ્ત્રી. [જુઓ [જુઓ 'ચાડી[૧]' + 'ચુગલી,' સમાનાર્થ શબ્દોનો દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ચાડી.'

**ચાડીલું**[૧] વિ. [જુઓ 'ચાડ' + ગુ. 'ઈલું' ત.પ્ર.] ચાડ-વાળું, ચીવટવાળું, કાળજીવાળું

**ચાડીલું**[૨] વિ. [જુઓ 'ચડ' + ગુ. 'ઈલું' પ્ર.] ચડે ભરાયેલું, હઠીલું, જિદ્દી. (૨) ચડસીલું

**ચાડું** ન. [દે પ્રા. चड्डुअ-; ગુ. માં મૂર્ધન્ય ઉચ્ચારણ] દીવો મૂકવાનો ખાડાવાળો હાથો કે ખૂંટો. (૨) (લા.) ખોદાઈ ગયા જેવું મોઢું

**ચાડો** પું. [જુઓ 'ચાડી' + ગુ. 'ઓ' ત.પ્ર.] (લા.) ખોટો આરોપ, અપવાદ

**ચાડોતરો** વિ., પું. [સં. चतुरुत्तर > જૂ. ગુ. ચડુત્તર] કોઈ પણ સૈકાનું ચોથું વર્ષ

**ચાણક્ય** પું. [સં.] ચંદ્રગુપ્ત મૌર્ય(ઈ. પૂ. ૪થી સદી)નો બ્રાહ્મણ અમાત્ય, વિષ્ણુગુપ્ત કૌટિલ્ય. (સંજ્ઞા.) (૨) (લા.) વિ. તીવ્ર બુદ્ધિશાળી. (૩) મુત્સદ્દી

**ચાણાક્ષ** વિ. [સં. चाणक्य નું ગુ. સંસ્કૃતાભાસી રૂપ. સં.માં चाण શબ્દ નથી.] જુઓ 'ચાણક્ય.'

**ચાતક** ન. [સં., પું.] એ નામનું સં. કાવ્યોમાં જાણીતું એક પક્ષી

**ચાતકી** સ્ત્રી. [સં.] ચાતક પક્ષીની માદા

**ચાતરણ** ન. [જુઓ 'ચાતરવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ચાતરવાની ક્રિયા

**ચાતરમ** ન. [સુ.] ડહાપણ. (૨) લવાદી, પંચાત. (૩) લવાદનો ચુકાદો

**ચાતરવું** અ.ક્રિ. ખસવું, ડગવું. (૨) જુદે રસ્તે ચડી જવું. (૩) **ચતરાવું** ભાવે., ક્રિ. **ચતરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચાતરી** સ્ત્રી. રેંટિયાની ત્રાક

**ચાતુર, ૦ક** વિ. [સં.] જુઓ 'ચતુર.'

**ચાતુરસ્ત્રિક** વિ. [સં.] ચાર ખૂણાવાળું

**ચાતુરાશ્રમિક** વિ. [સં.] ભારતીય પ્રણાલીના ચાર આશ્રમોને લગતું. (૨) ચારે આશ્રમોના ધર્મમાં માનનારું

**ચાતુરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચતુર' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ચતુરાઈ, દક્ષતા. (૨) એ નામનો મધ્યકાલીન ગુજરાતીનો એક સાહિત્યપ્રકાર

**ચાતુર્માસ** ન. [સં.] ચાર મહિનાઓનો સમૂહ. (૨) (લા.) ચોમાસું, વર્ષાઋતુ. ('ચતુ-ર્માસ' પું., બ.વ. એના ઉપરથી ચાર માસોને લગતું એ અર્થમાં સં. 'ચાતુર્માસ' વિ. અને પછી ન. પ્રયોગ; એ પું., બ.વ. નથી.)

**ચાતુર્માસિક, ચાતુર્માસ્ય** વિ. [સં.] ચાર મહિનાને લગતું. (૨) ચાર મહિનાનું (મુખ્યત્વે ચોમાસાના)

**ચાતુર્ય** ન. [સં.] જુઓ 'ચતુરાઈ.'

**ચાતુર્વર્ણ્ય** ન. [સં.] બ્રાહ્મણ ક્ષત્રિય વૈશ્ય અને શૂદ્ર એવા ચાર વર્ણોની વ્યવસ્થા-પદ્ધતિ

**ચાતુર્વર્ષિક** વિ. [સં.] દર ચાર વર્ષે આવનારું

**ચાતુર્વિદ્ય** વિ. [સં.] ચાર વેદની વિદ્યાને જાણનારું, ચતુર્વેદી

**ચાતુર્વિંશી** વિ. [સં.] ચોવીસા બ્રાહ્મણોની જ્ઞાતિ અને એ જ્ઞાતિનું (પ્રેમાનંદ કવિ 'ચોવીસો' બ્રાહ્મણ હતો.)

**ચાતુર્વેદ** વિ. [સં.] જુઓ 'ચાતુર્વિદ્ય.'

**ચાતુર્હોત્ર** ન. [સં.] ચાર હોતાઓની જેમાં જરૂર રહેતી તેવો એક વૈદિક યજ્ઞ

**ચાથી** સ્ત્રી. મલમ લગાડેલી કપડા કે કાગળની પટ્ટી, મલમ-પટ્ટી

**ચાદર** સ્ત્રી. [ફા.] ઓછાડ. (૨) સ્ત્રીઓનો સાડી ઉપરનો ઓઢો. (૩) મડદાને ઓઢાડવાનું કપડું. (૪) કબર ઉપર ઓઢાડવાનું કપડું. (૫) (લા.) નદી કે પહાડના નીચાણવાળા સપાટ ભાગ ઉપરથી થોડા તરત નીચેના ભાગ ઉપર પડતો પાણીનો પથરાયેલો વિસ્તાર, (૬) પૈધના આકારની એક આતશબાજી. [૦ ઓઢાડવી (રૂ.પ્ર.) મહંત ગુજરી જતાં એના શિષ્યને ગાદીએ બેસાડવાનો વિધિ કરવો]

**ચાદર-પાટ** પું. [જુઓ 'ચાદર' + 'પાટ.[૨]'] જેમાંથી ચાદર થઈ શકે તેવી કાપડની જાત

**ચાદરું** ન. [જુઓ 'ચાદર' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ચાદરથી જરા મોટું અને પહોળું પાથરણું

**ચા-દાન** (ચાઃ-) ન. [ફા. ચાય્-દાન્], **-ની** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ચાનું પ્રવાહી રાખવાની કીટલી

**ચાનક** સ્ત્રી. કાળજી, ચીવટ, ચોંપ. (૨) ઉત્તેજન, ઉત્સાહ, જાગૃતિ. [**૦ આપવી** (રૂ.પ્ર.) ચેતવણી આપવી. **૦ ચડ(-ઢ)વી** (રૂ.પ્ર.) ઉત્સાહ આવવો. **૦ ચડા(-ઢા)વવી** (રૂ.પ્ર.) ઉત્સાહિત કરવું. **૦ લાગવી** (રૂ. પ્ર.) ચેતી જવું]

**ચાનકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાનકું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] બહુ જ નાની નાની ભાખરી (કૂતરાં વગેરેને ખવડાવવા કરાતી, બાળકો માટે પણ)

**ચાનકું** ન. ઢંગધડા વિનાનો નાનો રોટલો, ભાખરો

**ચાનસ** પું., ન. [અં. ચાન્સ્] નસીબ, ભાગ્ય, તગદીર. (૨) સ્ત્રી. ગંજીફાનાં પાનાંની એક રમત

**ચાની** સ્ત્રી. સૌરાષ્ટ્રની ઘોડીની એ નામની એક જાત

**ચાન્સ** પું. [અં.] જુઓ 'ચાનસ.' (૨) (લા.) લાભ, ફાયદો

**ચાન્સલ** પું. [અં.] ખ્રિસ્તી દેવળમાંનો મોં આગળનો ભાગ

**ચાન્સેલર** પું. [અં.] ઉચ્ચ વહીવટી તંત્રનો અધ્યક્ષ. (૨) યુનિવર્સિટીનો કુલાધિપતિ

**ચાપ** ન. [સં.,પું.] ધનુષ, કામઠું. (૨) વર્તુલનો અર્ધભાગ. (ગ.)

**ચાપ-કર્ણ** પું. [સં.] વર્તુળના કોઈ પણ ભાગના બે છેડાને જોડનારી વ્યાસ સિવાયની સીધી લીટી, 'કૉર્ડ' (પો.ગો.). (ગ.)

**ચાપકું** જુઓ 'ચાપવું.'

**ચાપ-કેંદ્ર** (-કેન્દ્ર) ન. [સં.] ધનુષનો મધ્ય ભાગ, દબાણનું બિંદુ

**ચાપ(-પા)-ચીપ** (-ચીપ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીપવું';-દ્વિર્ભાવ.] ઠીકઠાક કર્યા કરવું એ. (૨) (લા.) દીર્ઘસૂત્રીપણું

**ચાપ-ચીપણું** વિ. [જુઓ 'ચીપવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર., અને દ્વિર્ભાવ.], **ચાપ(-પા)-ચીપિયું** વિ. [જુઓ 'ચાપ-ચીપ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ચાપાચીપ કરનારું. (૨) ટાપક-ટીપકવાળું [ચોટેલું, 'ક્લશ' (ગ.વિ.)

**ચાપટ**[૧] વિ. [જુઓ 'ચપટ.'] જમીનની સપાટીને સમાંતર

**ચાપટ**[૨] (-ટ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] લપડાક, થપાટ

**ચાપટિયું** ન. [જુઓ 'ચાપટ[૧]' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] પીળા રંગનું ચપટું નંગ, એક જાતનું જવાહીર

**ચાપટો** પું. સાળની અંદર તળિયાના ભાગમાં રાખવામાં આવતું લાકડાનું પગથી દબાવાય છે તે પગું

**ચાપડ**[૧] વિ. જુઓ 'ચાપટ.[૧]'

**ચાપડ**[૨] (-ડ્ય) સ્ત્રી. કઠણ જમીન

**ચાપડું** વિ. [દે.પ્રા. चप्पडअ-] લાકડા કે લોખંડ યા ધાતુની પદાર્થમાં જડવામાં આવતી પટ્ટી. (૨) બારસાખ ઉપરનું ઢાંકણ

**ચાપડો** પું. [જુઓ 'ચાપડું.'] જુઓ 'ચાપડું'. (૨) એક-બીજી ઉપર દબાવીને બે લૂઈઓનો કરેલો લૂઓ. [**-ડા છોલવા કે મારવા**) (રૂ.પ્ર.) ગપાટા મારવા, નકામી વાતો કરવી]

**ચાપણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. લોઢામાં ખાંચ પાડવાનું સાધન

**ચાપણિયું** ન. [જુઓ 'ચાપણું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ચાપડું(૨).'

**ચાપણી** સ્ત્રી. સુતારનું લોઢાનું એક ઓજાર

**ચાપણું** ન., **-ણો** પું. જુઓ 'ચાપડું(૨).'

**ચાપ-દીપ** પું. [સં.], **-વો** પું. [સં. चाप + જુઓ 'દીવો.'] વીજળીનો એક પ્રકારનો દીવો, 'આર્ક-લૅમ્પ'

**ચાપલ** ન. [સં.] ચપળપણું. (૨) આળવીતરાઈ, મસ્તી-તોફાન

**ચાપલૂસ,-સી** સ્ત્રી. [ફા. ચાપ્લૂસી] ચીપી ચીપીને બોલવાની રીત, ચબાવલાપણું. (૨) (લા.) ખુશામત

**ચાપવું** ન. હથેળીને ખાડાનો આકાર આપતાં થતો ખાડો. (૨) એમાં સમાય તેટલું પ્રવાહી વગેરેનું માપ. (૩) કાનની બૂટ. (૪) કાનની બૂટમાં પહેરવાનું એક પ્રકારનું ઘરેણું

**ચાપવું-ચપટી** વિ. [જુઓ 'ચાપવું' + 'ચપટી.'] એક હથેળીમાં સમાય અને ચપટીમાં આવે તેટલું

**ચાપાકાર** પું., **ચાપાકૃતિ** સ્ત્રી. [સં. चाप + आ-कार, आ-कृति], ધનુષનો ઘાટ. (૨) વિ. ધનુષના આકારનું

**ચાપાચીપ** (-પ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] જુઓ 'ચાપ-ચીપ.'

**ચાપાચીપિયું** જુઓ 'ચાપ-ચીપિયું.'

**ચા-પાણી** (ચાઃપાણી) ન., બ. વ. [જુઓ 'ચા' + 'પાણી.'] પાણી અને ચાથી કરવામાં આવતો સત્કાર

**ચા-પાર્ટી** (ચાઃપાર્ટી) સ્ત્રી. [અં.] ચા-નાસ્તાની ઉજાણી

**ચાપીય** વિ. [સં.] અર્ધ-ગોળાકાર [કલ-ઍંગલ.' (ગ.)

**ચાપીય કોણ** પું. [સં.] ધનુષના આકારનો ખૂણો, 'સ્ફેરિ-

**ચાપું** ન. હાથ પગનાં આંગળાં પાસેનો ચપટો ભાગ. (૨) ચાપવામાં સમાય તેટલું માપ, ચાપવું

**ચા-પોચી** (ચાઃપોચી) સ્ત્રી. ચા ઉકાળવાનું વાસણ

**ચાફિંચ** (ચાફિન્ચ) ન. ખેતરમાં જંતુઓનો નાશ કરનારું એક પક્ષી

**ચાબક(-ખ)** પું. [ફા. ચાબુક] જુઓ 'ચાબુક.'

**ચાબકડી** સ્ત્રી. જુઓ 'ચાક-ફેરણી.'

**ચાબકા(-ખા)** પું., બ. વ. [જુઓ 'ચાબકો(-ખો).'] (લા.) શિખામણરૂપે રજૂ થયેલું માર્મિક કટાક્ષ-કાવ્ય (એક સાહિત્યપ્રકાર) [ચોટલામાં ગૂંથવાની દોરી

**ચાબકી(-ખી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાબકો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]

**ચાબકો(-ખો)** પું. [જુઓ 'ચાબક(-ખ)' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ચાબુક.' [**-કા(-ખા) મારવા, -કા(-ખા) લગાવવા** (રૂ. પ્ર.) શિખામણ રૂપ આકરા શબ્દ કહેવા]

**ચાબખ** જુઓ 'ચાબક.'

**ચાબખા** જુઓ 'ચાબકા.'

**ચાબખી** જુઓ 'ચાબકી.'

**ચાબખો** જુઓ 'ચાબકો.'

**ચાબવું** સ. ક્રિ. ટાંકણી ભોંકવી. **ચબાવું**[૨] કર્મણિ., ક્રિ. **ચબાવવું**[૨] પ્રે., સ. ક્રિ. [લા-વેડા

**ચાબાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાબુ' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ચબાવ-

**ચાબુક** પું., સ્ત્રી. [ફા.] ચામડાની કે સૂતરની ગૂંથેલી લટકતી દોરીવાળી સોટી (ઘોડાગાડીવાળા રાખે છે તે). [**૦ ચોડ(-ઢ)વી, ૦ મારવી, ૦ લગાવવી** (રૂ. પ્ર.) ચાબુકનો ફટકો મારવો (ઘોડાને)]

**ચાબું(-બુ)** વિ. [રવા.] ચબાવલું [પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચાભવું** સ. ક્રિ. ખાવું, જમવું. **ચભાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચભાવવું**

**ચામ** ન. [સં. चर्म > પ્રા. चम्म] ચામડી, ચામડું, ત્વચા, ખાલ

**ચામ-ખેડું**[૧] ન. [જુઓ 'ચામ' + 'ખેડું.'] મદારીની ઝોળી.

(૨) કોથળો. (૩) જાદુગરની લાકડી

**ચામ-ખેડું[2]** ન. એ નામનું એક પ્રકારનું જીવડું

**ચામ-ખેડો** પું. [જુઓ 'ચામ-ખેડું.[1]'] મરેલા ઢોરનાં ચામડાં ઉતારનારો–ચમાર. (૨) (લા.) મદારી

**ચામ-ચોટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચામ' + 'ચોટવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] (લા.) વ્યભિચાર, છિનાળું

**ચામ-ચોર** પું. [જુઓ 'ચામ' + સં.] (લા.) વ્યભિચારી પુરુષ

**ચામ-ચોરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચામ' + 'ચોરી.'] ચામડાંની ચોરી. (૨) (લા.) વ્યભિચાર, છિનાળું

**ચામ-જૂ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચામ' + 'જૂ.'] શરીર ઉપર થનારી જૂ

**ચામઠી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ચામઠું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) વ્યભિચાર ઉપર જીવન ગાળતી એક ભટકતી કોમની સ્ત્રી

**ચામઠું** ન. [સં. चर्मस्थक- > પ્રા. चम्मट्ठअ-] ચામડા ઉપરનું ચાઠું કે સોળ

**ચામઠ** વિ. [જુઓ 'ચામડું' દ્વારા.] ચામડા જેવું ચીકટ

**ચામઠ-કામ** ન. [જુઓ 'ચામડું' + 'કામ.[2]'] ચામડાં તૈયાર કરવાનું કામ. (૨) ચામડાંનાં સાધન જોડા વગેરે બનાવવાનું કામ. (૩) ચામડા ઉપર કોતરણી કરવાનું–ભાત પાડવાનું કામ

**ચામડ-તોડ** વિ. [જુઓ 'ચામડું' + 'તોડવું.'] (લા.) શરીરને કષ્ટ આપે તેવું, સખત મજૂરી ભરેલું

**ચામડાં-કારખાનું** ન. [જુઓ 'ચામડું' + ગુ. 'આં' 'પ. વિ., બ. વ., પ્ર. + 'કારખાનું.'] ચામડાના પદાર્થ બનાવવાનું કારખાનું, 'ટૅનરી'

**ચામડિય(-યે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચામડિયો' + ગુ. 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચામડિયાની સ્ત્રી

**ચામડિયું** વિ. [જુઓ 'ચામડું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચામડાને લગતું, ચામડાનું. (૨) ચામડાં સાફ કરનારું. (૩) (લા.) કંજૂસ, લોભી, કૃપણ. [૦ ભાલું (રૂ. પ્ર.) પુરુષની જનનેંદ્રિય, શિશ્ન]

**ચામડિયો** પું. [જુઓ 'ચામડિયું.'] ચામડાં સાફ કરનાર કામદાર. (૨) ચામડાંનાં સાધન બનાવનાર કારીગર. (૩) ચામડાંનો વેપારી. (૪) મોચી

**ચામડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચામડું + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (પશુ-પક્ષી-પ્રાણી સર્વ કોઈની) ત્વચા, ખાલ. [૦ આવવી (રૂ. પ્ર.) જખમ વગેરે ઉપર નવી ચામડી બંધાવી. ૦ ઉતરડી ના(-નાં)ખવી (રૂ. પ્ર.) ભારે નુકસાન કરી ખર્ચના બોપમાં ઉતારવું. ૦ કાઢવી (રૂ. પ્ર.) છાલ ઉખેડવી. ૦ ચૂંથવી (રૂ.પ્ર.) વગોવણી કરવી. ૦ જવી (રૂ.પ્ર.) ખૂબ શ્રમ પડવો. ૦ તોડી ના(-નાં)ખવી (રૂ. પ્ર.) સખત માર મારવો. ૦નું નાણું (રૂ. પ્ર.) કન્યાવિક્રયનું નાણું. ૦ બચાવવી (રૂ. પ્ર.) કામ-ચોરી કરવી]

**ચામડી-ચોર** પું., વિ. [જુઓ 'ચામડી' + 'ચોર.'], **ચામડી-રખું** વિ. [જુઓ 'ચામડી' + 'રાખવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] (લા.) કામ-ચોર

**ચામડું** ન. [જુઓ 'ચામ' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (શરીરનું સામાન્ય) ચામડી, ત્વચા, ખાલ (મોટે ભાગે પશુઓની). [-ડાનાં નાણાં ચલાવવાં (રૂ.પ્ર.) જબરદસ્તીથી કામ લેવું. -ડાની જીભ હોવી (રૂ. પ્ર.) વખતે અજુગતું પણ બોલાઈ જવું. ૦નું જહાજ ચલાવવું, ૦નું નાણું ચલાવવું (રૂ. પ્ર.) કૂટણખાનું ચલાવવું. (૨) પૈસા લઈને સંભોગ કરાવવો. ૦નું તાળું (રૂ. પ્ર.) ઘરનું વૃદ્ધ વડીલ માણસ. ૦નું નાણું વટાવવું (રૂ. પ્ર.) કન્યાવિક્રય કરવો. ૦નો ધંધો (-ધન્ધો) (રૂ. પ્ર.) કૂટણખાનું. (૨) વેશ્યા-જીવન. -ડાં ચૂંથવાં (રૂ. પ્ર.) સત્ત્વ વગરની વસ્તુમાંથી કસ કાઢવા મથવું. (૨) પત્ની સાથે વધુ પડતો સંભોગ કરવો. -ડાં રંગવાં (-રઙ્ગવાં) (રૂ. પ્ર.) સખત માર મારવો. ૦ ઉતારી ના(-નાં)ખવું, ૦ તોડી ના(-નાં)ખવું (રૂ.પ્ર.) સખત માર મારવો. ૦ ખરાબ થવું (રૂ.પ્ર.) સખત માર પડવો. ૦ ચૂંથવું (રૂ. પ્ર.) સ્ત્રીગમન કરવું. (૨) મડદાનું પોસ્ટ-મૉર્ટમ કરવું. (૩) નકામો પરિશ્રમ કરવો. ૦ ચૂંથાવું (રૂ. પ્ર.) બળાત્કારનો ભોગ બનવું. (૨) મડદાનું પોસ્ટ–મૉર્ટમ થવું. (૩) નકામો પરિશ્રમ થવો. ૦ રંગી ના(-નાં)ખવું (-રઙ્ગી-) (રૂ. પ્ર.) સખત માર મારવો]

**ચામણ-ચોટલો, ચામણ-ચોટો** પું. એ નામનું એક ઘાસ

**ચામર** પું. [સં.] એ નામનો એક ગણમેળ-અક્ષરમેળ છંદ-(પિં). (૨) ન. ચમરી ગાયના પૂછડાના વાળનો ઓઘો–રાજાઓનું અને આચાર્યોનું એક આદરણીય ચિહ્ન, ચમ્મર

**ચામર-ધારી** વિ. [સં., પું.] રાજ-દરબાર કે આચાર્યોની તહેનાતનું ચામર ઢોળનારું (પુરુષ કે સ્ત્રી)

**ચામર-ધારિણી** વિ., સ્ત્રી. [સં] ચામર ઢોળનારી સ્ત્રી-સેવક

**ચામરમ** ન. ખેતર. (૨) મકાઈના ડોડાને છેડે થતું ફૂલ

**ચામ-રેસ** પું. [જુઓ 'ચામ' + સં.] ચામડામાંથી કાઢેલો ચીકણો પદાર્થ, સરેસ. (૨) (લા.) વ્યભિચાર

**ચામાચીડિયું** ન., **ચામાચોડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. અવાવરુ અને બંધ મકાનોમાં થતું રાત્રિ–ગામી એક અર્ધ-પક્ષી પ્રકારનું વાગોળની જાતનું ઘણું નાનું પ્રાણી, છાપું, છીપું

**ચામાચેણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'ચામાચીડિયું.' (૨) છછૂંદર

**ચામીકર** ન. [સં.] સોનું. (૨) ધતૂરાનો છોડ

**ચામુંડા** (ચામુણ્ડા) સ્ત્રી. [સં.], **–ડી** સ્ત્રી. દુર્ગા દેવીનું એક પ્રચંડ પ્રકારનું સ્વરૂપ

**ચામોદિયું** વિ. [જુઓ 'ચામોદી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચાળા-ચમકાવાળું. (૨) ખોટી બડાઈ હાંકતું, બડાશી. (૩) ન. ચેષ્ટા, નખરું

**ચામોદી** સ્ત્રી. ચાળો-ચમકો, નખરાં. (૨) બડાઈ, પતરાજી. (૩) ચાંદવો સ્વભાવ

['સ્કાઉટ' (ન. ભો.)

**ચાર[1]** પું. [સં.] ગુપ્તચર, જાસૂસ, ચર, 'ડિટેક્ટિવ.' (૨)

**ચાર[2]** વિ. [સં. चत्वारि > પ્રા. चत्तारि > *चवार > चयारि દ્વારા જૂ. ગુ. 'ચ્યાર'] ૧+૩, ૨+૨, ૩+૧ ની સંખ્યાનું. [૦ અક્ષર જાણવા (રૂ. પ્ર.) ભણેલ હોવું. ૦ આદમી (રૂ. પ્ર.) સારા માણસ. ૦ આંખ (-ખ્ય) (રૂ. પ્ર.) પાકી દેખરેખ. ૦ આંખો કરવી (-આંખ્યો-) (રૂ. પ્ર.) ગુસ્સે થવું. ૦ આંખો થવી (-આંખ્યો-) (રૂ. પ્ર.) બે જણની નજર એકઠી થવી, સામે મળવું. (૨) અદેખાઈ થવી. (૩) રોષે ભરાવું. ૦ કાનની વાત (રૂ. પ્ર.) ઘરની જ ખાનગી વાત. ૦ ખૂંટ (રૂ. પ્ર.) સમગ્ર બધું. ૦ ચશ્મ કરવું (રૂ. પ્ર.) સામ-સામે મળવું, સંમુખ થવું. ૦ ચાસણી (રૂ. પ્ર.) ચડિયાતું. ૦ ચોકડીનું રાજ્ય (-ચોકડી-) (રૂ.પ્ર.) ચક્રવર્તી રાજ્ય,

૦ **દહાડાનું ચાંદરણું** (-દા:ડાનું-) (રૂ.પ્ર.) થોડા સુખના દિવસ. ૦ **દાણા ના(-નાં)ખવા** (રૂ.પ્ર.) લગ્ન કરવાં. ૦ **દાણાયે ન હોવા** (રૂ. પ્ર.) ગરીબ સાધારણ સ્થિતિ હોવી. ૦ **પૈસા થવા** (રૂ. પ્ર.) સુખ-સમૃદ્ધિ મળવાં. ૦ **પૈસે સુખી** (રૂ. પ્ર.) પૈસાદાર. ૦ **બોલ કહેવા** (-કે:વા) (રૂ. પ્ર.) શિખામણ દેવી. ૦ **માણસમાં** (રૂ. પ્ર.) સારા માણસોની વચ્ચે. ૦ **લોકમાં ગણાવું** (રૂ. પ્ર.) સારા માણસોમાં માન પામવું. ૦ **હાથ** (રૂ. પ્ર.) કૃપા, મહેરબાની. ૦ **હાથ કરવા** (રૂ.પ્ર.) માણસને મદદમાં લેવું. (૨) કામમાં ઝડપ કરવી. ૦ **હાથ થવા** (રૂ. પ્ર.) લગ્ન થવાં. ૦ **હાથ બતાવવા** (રૂ. પ્ર.) ભય બતાવવો. ૦ **ખાંધે ચડ(-ઢ)વું** (-ખાંધ્યે-) (રૂ.પ્ર.) મરણ પામવું. **–રે ખરિયાં પેટમાં હોવાં** (રૂ. પ્ર.) પૂર્ણ રીતે બ્રહ્મચારી હોવું. **–રે ચૌટે** (રૂ. પ્ર.) સારે પ્રસંગે. **–રે હાથ ઉપર હોવા** (-ઉપરય-)(રૂ. પ્ર.) પૂરી મહેરબાની હોવી. **–રે હાથ હેઠા પડવા** (રૂ.પ્ર.) કામમાં નિષ્ફળ જવું–થવું. **બે ને બે ચાર જેવું** (રૂ. પ્ર.) અત્યંત સ્પષ્ટ]

**ચાર[3]** (-રય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. चारि- સામાન્ય ઘાસ-ચારો, ગુ. માં.] બાજરી જુવાર વગેરેના લીલા કે સૂકા સાંઠા (ઢોરના ખોરાક માટે), કડબ

**ચારક** વિ., પું. [સં.] પશુ ચરાવનારો, ગોવાળ

**ચારકણું** ન. આખા પાખા ભરડેલા અનાજનું ઢોર માટેનું ખાણ

**ચાર-કર્મ** ન. [સં.] ખાનગી બાતમી મેળવવાનું કાર્ય, [જાસૂસી

**ચાર-કલી** સ્ત્રી. એક પ્રકારનો ચોરણો

**ચારકારી** સ્ત્રી. આચરણ

**ચાર-કાંકરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાર[2]' + કાંકરી.'] (લા.) એ [નામની એક રમત

**ચાર-કાંડ** (-કાણ્ડ) પું. [સં.] ગ્રહોની ગતિનો અંશ. (જ્યો.)

**ચાર-કુબા** ન. કૉલર તથા ખંભાની કોર વગેરેને સ્થાને મોતીની ઝાલર લગાડેલી હોય તેવું બાંય વિનાનું કે તદ્દન ટૂંકી બાંયનું એક પ્રકારનું પહેરણ

**ચાર-કોડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાર[2]' + 'કોડી.'] (લા.) એ નામની [એક રમત

**ચાર-કોસી(-શી)** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાર[2]'+કોસ(-શ)' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જેના ઉપર ચાર કોસ ચાલતા હોય તેવી (વાવ.) (૨) જેને ચાર કોસનું પાણી પૂરું પડે તેવી મોટી (વાડી)

**ચાર-ખાણ** (-ણ્ય) વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાર[2]' + 'ખાણ.[1]'] (લા.) ઉદ્ભિજ્જ અંડજ સ્વેદજ અને જરાયુજ એ ચારે પ્રકારનાં પ્રાણીઓની ખાણરૂપ પૃથ્વી

**ચાર-ખાની** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાર[2]' + 'ખાનું' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ચોકડી ભાતનું એક જાતનું કાપડ

**ચાર-ખૂંટિયું** વિ., ન. [જુઓ 'ચાર[2]' + 'ખૂંટ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચાર કસવાળું એક કેડિયું (કસવાળી બંડીનો એક પ્રકાર)

**ચાર-ખૂણિયું** વિ. [જુઓ 'ચાર[2]' + 'ખૂણો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચાર ખૂણાવાળું, ચોખંડું, ચોરસ ઘાટનું

**ચાર-ગણું** (-ણૂં) વિ. [જુઓ 'ચાર[2]' + 'ગણું' (સં. गुणित દ્વારા.] ચાર આવર્તન થાય તેટલું, ચોગણું

**ચાર-ગોસું** ન. એક પ્રકારનો વહાણનો સઢ. (વહાણ.)

**ચાર-ચક્ષુ** વિ., પું. [સં. °चक्षुस्] જાસૂસ-રૂપી જેને આંખ છે તેવો (રાજા કે રાજ્યતંત્રવાહક)

**ચાર-ચારોળી** સ્ત્રી. જુઓ 'ચારોળી.'

**ચાર-ચાલ** પું. [જુઓ 'ચાર[2]' + 'ચાલ.[1]'] (લા.) પરણ્યા પછી કન્યા અને વરનો એકબીજાને ત્યાં પહેલા મહિનામાં ચાર વાર આવવાનો રિવાજ

**ચાર છેડે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ચાર[2]' + 'છેડો' + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] ધોતિયું ચારે ખૂણે ખોસીને પહેરવામાં આવતું હોય એ રીતે

**ચાર-જામો** પું. [જુઓ 'ચાર[2]' + જામો.'] (લા.) ચાર છેડે ઝૂમતાં હોય તેવી (ઘોડાની પીઠ ઉપર નાખવાની) દળી

**ચાર-જ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ગ્રહોની ગતિની જ્યા. (જ્યો.)

**ચારટ(-ઠ)** (-ટ્ય, -ઠ્ય) સ્ત્રી. [અં. 'ચૅરિયોટ્.] ચાર પૈડાંની ગાડી, બગી, રથ

**ચારણ[1]** પું. [સં.] રાજાની સ્તુતિ કરનારો પ્રાચીન કાલનો એક ગઢવી જેવો વર્ગ અને એનો પુરુષ. (૨) એવા વર્ગમાંથી ઊતરી આવેલી સૌરાષ્ટ્રની એક હિંદુ જ્ઞાતિ અને અને એનો પુરુષ, ગઢવી, બારોટ (સંજ્ઞા.)

**ચારણ[2]** ન. [સં.] ચરાવવાની ક્રિયા

**ચારણ[3]** વિ., પું. [સં.] ચરાવવાની ક્રિયા કરનારો, ગોવાળ

**ચારણ[4]** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચારણ[1]' દ્વારા.] જુઓ 'ચારણિયાણી.'

**ચારણ-કાવ્ય** ન. [સં.] સ્તુતિ-કાવ્ય, 'બૅલેડ' (ઇ. બા.)

**ચારણહાર** વિ., [સં. चारण + અપ. ह (> સં. °स्य છ.વિ., પ્ર.) + સં. °कार > પ્રા. आर, જૂ. ગુ.નો ચાલુ રહેલો પ્રયોગ] ચરાવનારું. (પદ્યમાં.)

**ચારણાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચારણ[1]' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ચારણપણું, ચારણી પ્રકારનાં વખાણની પ્રક્રિયા

**ચારણિયાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચારણ[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર. + આણી' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચારણની સ્ત્રી-જાતિ

**ચારણિયું** વિ. [જુઓ 'ચારણ[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચારણને લગતું, ચારણનું

**ચારણી[1]** વિ. [સં., પું.] ચારણોને લગતું, ચારણનું, ચારણ પ્રકારનું સ્તુતિ કાવ્યાત્મક. (૨) લોકસાહિત્યના સ્વરૂપનું

**ચારણી[2]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચારણ[1]' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ચારણોની કવિતાની ભાષા, ડિંગળ પ્રકારની કૃત્રિમ ભાષા. (સંજ્ઞા.)

**ચારણી[3]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચારણ[2]' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ચારવાની ક્રિયા. (૨) ચારવા લઈ જવાનું મહેનતાણું, વરત

**ચારણી-પેઠું** વિ. [જુઓ 'ચાળણી[1]' + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર., ઉચ્ચારણ-ભેદ.] જુઓ 'ચાળણી-પેઠું.' [સાધન

**ચારણું** ન. [જુઓ 'ચારણ[2]' + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] ચારવાનું

**ચારતક** (-ક્ય) સ્ત્રી. ઘોડાની એક પ્રકારની ચાલ

**ચાર-તાર, -રો** પું. [જુઓ 'ચાર[2]' + 'તાર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જેમાં એક તાર પોલાદનો અને ત્રણ તાર પિત્તળના હોય છે તેવું એક તંતુ-વાદ્ય

**ચાર-તૂક** વિ. ભાંગી ગયેલું, તૂટી પડેલું

**ચારદારી** સ્ત્રી. વટાણાની જાતનો એક છોડ

**ચાર-નેત્ર** વિ., પું. [સં.] જુઓ 'ચાર-ચક્ષુ.'

**ચાર-પગું** વિ. [જુઓ 'ચાર[2]' + 'પગ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ચાર પગોવાળું, ચોપગું

**ચારપાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાર[2]' + 'પાયો' + હિં. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (ચાર પાયાવાળો) ખાટલો

**ચાર-પુરુષ** પું. [સં.] ચાર, ગુપ્તચર, જાસૂસ

**ચાર-બગલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાર[2]' + 'બગલી.'] (લા.) કપડાની સિલાઈમાં એક પ્રકારનો કાપ

**ચાર-વાલી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાર[2]' + 'વાલ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ચાર વાલના વજનનું સોના-ચાંદી માપવાનું એક વજનિયું

**ચારવું** જુઓ 'ચરવું'માં. [આઈ. ડી.'

**ચાર-સંસ્થા** (-સંસ્થા) સ્ત્રી. [સં.] જાસૂસી-તંત્ર, 'સી.

**ચાર-સેં** વિ. [જુઓ 'ચાર[2]' + સં. शतानि > પ્રા. सआइं > અપ. सइं], **-સો** વિ. [જુઓ 'ચાર[2]' + 'સો.'] '૪૦૦'ની સંખ્યાનું. [૦ **વીસ** (રૂ. પ્ર.) છેતરપીંડી ફરેબ વગેરે કરનારું ("પીનલ કોડ'—ફોજદારી કાયદાની ૪૨૦ મી કલમ પ્રમાણે થતા ગુનાનું આચરણ કરનાર, એના ઉપરથી આ પ્રયોગ વ્યાપક બન્યો છે.)]

**ચાર-હત્થું, -હથું** વિ. [જુઓ 'ચાર[2]' + સં. हस्तक- > પ્રા. हत्थअ-] ચાર હાથવાળું

**ચારિ(-રી[1])** સ્ત્રી. [સં.] યુદ્ધ-નિયુદ્ધ વગેરેમાં પગ વગેરે અંગોની લાક્ષણિક હિલચાલ—એવી જ નાટ્ય અને નૃત્યમાં હિલચાલ. (નાટ્ય.)

**ચારિત્ર, -ત્ર્ય** ન. [સં.] આચરણ, રીત-ભાત. (૨) શીલ, ચાલ-ચલગત, 'કેરેક્ટર' (મ. ન.) [બાંધવું એ

**ચારિત્ર(-ત્ર્ય)-ગઠન** ન. [સં. + જુઓ 'ગઠન.'] ચારિત્ર્ય

**ચારિત્ર(-ત્ર્ય)-દૂષણ** ન., **ચારિત્ર(-ત્ર્ય)-દોષ** પું. [સં.] દુરાચારી વર્તન, 'લાઇબલ' (ગો. મા.) [વર્તન

**ચારિત્ર(-ત્ર્ય)-ધર્મ** પું. [સં.] ચારિત્ર્યનું લક્ષણ, સદાચારી

**ચારિત્ર(-ત્ર્ય)-પ્રભાવ** પું., [સં.] સદાચરણની શેહ-શક્તિ

**ચારિત્ર(-ત્ર્ય)-બલ(-ળ)** ન. [સં.] સદ્વર્તનની શક્તિ, 'મોરલ ફોર્સ'

**ચારિત્ર(-ત્ર્ય)-મીમાંસા** (-મીમાંસા) સ્ત્રી. [સં.] માનવનાં કર્તવ્યોનો વિચાર. (૨) એવા વિચારને આપતું શાસ્ત્ર, નીતિશાસ્ત્ર [નારું કર્મ. (જૈન.)

**ચારિત્ર(-ત્ર્ય)-મોહ** પું., **-હનીય** ન. [સં.] સત્ જ્ઞાન ભુલાવ-

**ચારિત્ર(-ત્ર્ય)-વત્સલ** વિ. [સં.] જેને સદાચરણ વહાલું છે તેવું, ચાહક

**ચારિત્ર(-ત્ર્ય)-વધ** પું. [સં.] સદ્વર્તનની નિંદા, 'કેરેક્ટર-એસેસિનેશન' (ઉ.જો.)

**ચારિત્ર(-ત્ર્ય)-વંત** (-વન્ત) વિ. [સં. °वत् > પ્રા. °वंत], **ચારિત્ર(-ત્ર્ય)-વાન** વિ. [સં. वान् પું.] ચારિત્ર્યવાળું, સદાચરણી, સદાચારી, શીલવાન

**ચારિત્ર(-ત્ર્ય)-વિનય** પું. [સં.] સામાયિક આદિ કોઈ પણ નિયમમાં ચિત્તનું સમાધાન રાખવાની ક્રિયા. (જૈન.)

**ચારિત્ર(-ત્ર્ય)-શિથિલ** વિ. [સં.] શિથિલ ચારિત્ર્યવાળું, અસદાચારી, ચારિત્ર્ય-હીન [સારી ચાલ-ચલગતનું

**ચારિત્ર(-ત્ર્ય)-શીલ** વિ. [સં.] ચારિત્ર્યવાળું, સદાચારી,

**ચારિત્ર(-ત્ર્ય)-શૂન્ય** વિ. [સં.] જેની પાસે સદાચાર એવી વસ્તુ જ નથી તેવું, ચારિત્ર્ય-હીન [સદાચરણી

**ચારિત્ર(-ત્ર્ય)-સંપન્ન** (-સમ્પન્ન) વિ. [સં.] ચારિત્ર્યવાળું

**ચારિત્ર(-ત્ર્ય)-હીન** વિ. [સં.] ખરાબ ચાલચલગતવાળું, અસદાચારી

**ચારિત્રા(-ત્ર્યા)લય** ન. [સં. + आ-लय] સદાચાર શીખવાનું સ્થાન, બાળ-અપરાધી શાળા, 'રેફરમેટરી'

**ચારિયાણું** ન. [જુઓ 'ચારવું' દ્વારા.] ચરિયાણ જમીન, બીડની જમીન, ગૌચર

**ચારિયું** વિ. [જુઓ 'ચાર[3]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જ્યાં ચાર ઊગતી હોય તેવું. (૨) ખેતરમાંથી ચાર કે કડબ વાઢી લાવનારું. (૩) લીલી ચાર ખાવાથી મળેલા દૂધનું (ઘી). (૪) ન. ચાર કે કડબ બાંધવાનું સાધન

**ચારી[1]** જુઓ 'ચારિ.'

**ચારી[2]** સ્ત્રી. અગ્નિ સળગાવવાનો મોટો ખાડો કે ચૂલ

**ચારુ** વિ. [સં.] સુંદર, સુડોળ, સુભગ, સુરેખ, રળિયામણું

**ચારુ-કેશી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] સુંદર વાળવાળી સ્ત્રી

**ચારુ-ગાત્રી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] સુંદર સુડોળ અંગોવાળી સ્ત્રી

**ચારુ-તર** ન. [જુઓ 'ચરોતર,' એનું કૃત્રિમ સંસ્કૃતીકરણ.] જુઓ 'ચરોતર.' [ણાપણું, 'એલિગન્સ' (દ. બા.)

**ચારુ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] સુંદરતા, સુરેખતા, રળિયામ-

**ચારુ-વ્રતા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] સારા વ્રતવાળી સ્ત્રી, સદાચરણી સ્ત્રી

**ચારુ-શીલ** વિ. [સં.] સારા આચરણવાળું, સદાચારી

**ચારું[1]** ન. [જુઓ 'ચારવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] બીજાં ઢોર સાથે ચરવા જતું ઢોર. (૨) ખેડીને ચારો કરવા પડતર રાખેલું ખેતર

**ચારું[2]** ન. વારંવાર આર ભોંકાવાથી પડેલું આંટણ

**ચારૂપ** (-પ્ય) સ્ત્રી. સૌરાષ્ટ્રની એક પ્રકારની ઊંચી જાતની ઘોડી

**ચારેક** વિ. [જુઓ 'ચાર[2]' + 'એક.'] લગભગ ચાર, અંદાજે ચારની સંખ્યાનું

**ચારો** પું. [જુઓ 'ચારવું' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] પશુ-પંખી વગેરેને ચરવાથી મળતો ખોરાક. (૨) ઘાસપાલો ચાર કડબ વગેરે. (૩) (સુરત બાજુ) ચિતા સળગાવવા માટે વપરાતી ઘાસ-કરાંઠી (ન. મા.)

**ચારોલું** ન. [જુઓ 'ચારો' + અપ. उल्लअ પ્ર. દ્વારા] ઘોડા તથા ઢોરનો ચારો. (૨) ચારવાને લાયક જગ્યા, ગોચર

**ચારોળી** સ્ત્રી. એક જાતના સૂકા મેવા તરીકે વપરાતાં બી

**ચારોળું[1]** ન. [જુઓ 'ચારો' દ્વારા.] ચરિયાણ જમીન, ગોચર, ચારોલું. (૨) કઠોળના છોડનો પગર ફેરવી બી કાઢી લીધા પછીનો ઢોરને ખાવા જેવો ભૂકો. (૩) (લા.) ધૂળ, રજ

**ચારોળું[2]** ન. [જુઓ 'ચારોળી' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ચારોળીનું લીલું ફળ

**ચારોળો** પું. ખોટો આરોપ. (૨) અપયશ, અપકીર્તિ, બદનામી

**ચાર્કોલ** પું. [અં.] બાળેલાં લાકડાંનો કોયલો, ચાલુ કોલસો

**ચાર્જ** પું. [અં.] કામકાજનો હવાલો. (૨) કિંમત, મૂલ્ય. (૩) આરોપ, તહોમત, આળ. [૦ **આપવો** (રૂ.પ્ર.) કામકાજનો હવાલો સોંપવો. ૦ **આવવો** (રૂ. પ્ર.) કરવેરા જેવું માગણું થવું. (૨) તહોમત આવવું. ૦ **કરવો** (રૂ. પ્ર.)

કિંમત આંકવી. **૦ થવો, ૦ પડવો** (રૂ. પ્ર.) મહેનતાણું બેસવું. **૦ મૂકવો** (રૂ. પ્ર.) તહોમત ફરમાવવું]

**ચાર્જ-ભથ્થું,-થ્થું** ન. [+જુઓ 'ભથ્થું-થ્થું.'] હવાલો ભોગવવા માટે મળતું વધારાનું વેતન, 'ચાર્જ-એલાવન્સ'

**ચાર્જ-મૅન** પું. [અં.] હવાલો સંભાળનાર માણસ

**ચાર્જ-રિપૉર્ટ** પું. [અં.] હવાલો લીધાનો લખેલો હેવાલ

**ચાર્જ-શીટ** ન. [અં.] તહોમતનામું

**ચાર્ટ** પું. [અં.] નકશો, આલેખ

**ચાર્ટર** પું. [અં.] અધિકાર-પત્ર, સનદ, પરવાનો, પટ્ટો. [**૦ કરવું** (રૂ. પ્ર.) સ્ટીમર વગેરે ભાડેથી રાખવાં]   [નાર, 'સી. એ.'

**ચાર્ટર્ડ એકાઉન્ટન્ટ** વિ. [અં.] રાજ્ય-માન્ય હિસાબ-તપાસ-

**ચાર્વંગ** (ચાર્વઙ્ગ) વિ. [સં. चारु + अङ्ग] સુંદર અંગવાળું

**ચાર્વંગી** (ચાર્વઙ્ગી) વિ., સ્ત્રી. [સં.] સુંદર અંગવાળી સ્ત્રી

**ચાર્વાક** પું. [સં.] ઈશ્વર પુનર્જન્મ વગેરેમાં ન માનનારો ભારત-વર્ષનો એક પ્રાચીન આચાર્ય. (સંજ્ઞા.)

**ચાર્વાક-મત** પું. [સં., ન.] ચાર્વાકનો નાસ્તિક સિદ્ધાંત, દેહાત્મવાદ, અનાત્મવાદ

**ચાર્વાકમતી** વિ. [સં., પું.] ચાર્વાક મતમાં માનનારું

**ચાર્વાક-વાદ** પું. [સં.] જુઓ 'ચાર્વાક-મત.'

**ચાર્વાકવાદી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'ચાર્વાકમતી.'

**ચાર્વાક-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] ચાર્વાકે વ્યાપક કરેલા સિદ્ધાંતોના સંગ્રહરૂપ શાસ્ત્ર (આજે લભ્ય નથી; જયરાશિનો 'તત્ત્વોપપ્લવસિંહ' જેવો એકાદ ગ્રંથ પ્રાપ્ત છે.)

**ચાલ**¹ પું. [જુઓ 'ચાલવું.'] રિવાજ, આચાર, રસમ, પ્રથા, શિરસ્તો. [**૦ ચલાવવો, ૦ પાડવો, ૦ બાંધવો** (રૂ.પ્ર.) ચોક્કસ શિરસ્તો ચાલુ કરવો. **૦ પડવો** (રૂ. પ્ર.) ચોક્કસ શિરસ્તો ચાલુ થવો]

**ચાલ**² (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાલવું.'] ચાલવાની રીત કે પદ્ધતિ. (૨) ગતિ, હીંડછા. (૩) રમતમાં દાવની હેરફેર. (૪) ગેય પદોમાં ઢાળ બદલતાં થતા ફેરફારનો એકમ, ઢાળ. (૫) ચાલી, 'ચૉલ.' [**૦ ચાલવી** (રૂ. પ્ર.) રમતની ગતમાં પાસા કાંકરી પાનાં વગેરેની હિલચાલ કરવી. (૨) બનાવવા જવું, છેતરપીંડી કરવી]

**ચાલક** વિ. [સં.] સંચાલન કરનારું, વહીવટ કરનારું, કાર્યવાહક

**ચાલ-ચલગત** (ચાલ્ય-ચલગત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાલ' + ચલગત.' વર્તન, વર્તણૂક, આચરણ, 'કૅરેક્ટર'

**ચાલ-ચલણ** (ચાલ્ય-ચલણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાલ²' + 'ચાલવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ચાલ-ચલગત.'

**ચાલ-ચલણિયું** (ચાલ્ય-)વિ. [+ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.], **ચાલ-ચલાઉ** (ચાલ્ય-) વિ. [જુઓ 'ચાલ²' + 'ચાલવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] થોડો વખત ચાલી શકે તેવું, હંગામી, કામ-ચલાઉ

**ચાલ ચાલ** (ચાલ્ય ચાલ્ય) કે. પ્ર. [જુઓ 'ચાલવું' – આજ્ઞા., બી. પું., એ. વ. નું રૂપ, –દ્વિર્ભાવ.] ચાલતો થા. (૨) દૂર થા, ખસી જા. (૩) નફરત છે!

**ચાલ-ચાલાકી** (ચાલ્ય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાલ²' + 'ચાલાકી.'] હોશિયારી, કુશળતા. (૨) (લા.) કપટ

**ચાલણ-ગાડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાલવું' + ગુ. 'અણ' ક્રિયાવાચક કૃ. પ્ર. + 'ગાડી.'] નાનાં બાળકોને ચાલતાં શીખવાની ગાડી, ઠેલણ-ગાડી. (૨) લૂલાં-લંગડાંને હરવા ફરવાની ગાડી. (૩) એ નામની એક બાલ-રમત

**ચાલણ-ચૂલો** પું. [જુઓ 'ચાલવું' + ગુ. 'અણ' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર. + 'ચૂલો.'] હરતોફરતો રહે તેવો પૈડાંવાળો ચૂલો, પૈડાંવાળી સગડી. (૨) ઘાસલેટથી ચાલતો સંચો, 'સ્ટવ,' 'પ્રાઇમસ'

**ચાલણ-હાર** વિ. [જુઓ 'ચાલવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.+જુઓ 'ચારણહાર'નો પ્રકાર.] ચલાવનાર. (પદ્યમાં.)

**ચાલતી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાલવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) જતું રહેવું એ. [**૦ પકડવી** (રૂ. પ્ર.) ચાલ્યા જવું, જતા રહેવું]   [જુઓ 'ચાલવું' નીચે.

**ચાલતું** વિ. [જુઓ 'ચાલવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.] રૂઢિપ્રયોગ

**ચાલન** ન. [સં.] ચલાવવું એ, ચલાવવાની ક્રિયા. (૨) એ નામની એક ક્રિયા (ખેચરી-મુદ્રામાંની). (યોગ.)

**ચાલન-હાર** જુઓ 'ચાલણ-હાર.' (પદ્યમાં.)

**ચાલના** સ્ત્રી. [સંસ્કૃતાભાસી] ચાલક બળ, પ્રેરણા, 'મોટિવેશન'

**ચાલ-બાજ** (ચાલ્ય-) વિ. [જુઓ 'ચાલ²' + ફા. પ્રત્યય.] યુક્તિબાજ, ચતુર, હોશિયાર. (૨) કપટી, ધૂર્ત

**ચાલબાજી** (ચાલ્ય-) સ્ત્રી. [+ ફા. 'ઈ' પ્ર.] ચતુરાઈ. (૨) કપટ-ક્રિયા, ધૂર્તતા, ધુતારા-વેડા, પ્રપંચ

**ચાલવું** અ.ક્રિ. [સં. चल् > પ્રા. चल्ल] પગથી હીંડવું. (૨) (યંત્ર વગેરેનું) ગતિમાં રહેવું. (૩) ચોક્કસ સ્થિતિમાં ચાલુ રહેવું. (૪) શરૂઆત થવી, આરંભાવું. (૫) નભવું, નિર્વાહ થવો. (૬) અમલમાં મુકાવું. (૭) વર્તન રાખવું. (૮) પૂરતું થવું. (૯) વ્યવહારમાં રહેવું. (૧૦) અનુસરવું. [વર્તમાન કૃદંતના પ્રયોગ: **-તા બળદને આર ઘોસવી** (રૂ.પ્ર.) કામ કર્યા કરનારને વિઘ્ન કરવું કે ટોકવું. **-તાં** (રૂ.પ્ર.) ગમે ત્યારે. **-તાંનાં વધામણાં** (રૂ.પ્ર.) સુખિયાંની ખુશામત. (૨) હાજી હા. **-તી ગાડીએ બેસવું** (-ગાડિયે બેસવું), **-તી વહેલે બેસવું** (-વેઃલ્યે બેસવું) (રૂ.પ્ર.) ચાલતા વિચારમાં સામેલ થવું. **-તી પકડવી** (રૂ.પ્ર.) ખસી જવું. **-તી રોજી** (રૂ. પ્ર.) ચાલુ નોકરી. **-તી સેર** (-ર્ય) (રૂ. પ્ર.) વહેતો પ્રસંગ. (૨) પૈસાની ચાલુ આવક. **-તું કરવું** (રૂ.પ્ર.) શરૂ કરવું. **-તું ચલણ** (રૂ.પ્ર.) થોડા સમય માટેની વ્યવસ્થા. **-તું થવું** (રૂ.પ્ર.) ખસી જવું, દૂર થવું. **-તું પડું** (રૂ.પ્ર.) આબાદ થતું કામ. **-તું બોલતું** (રૂ.પ્ર.) તંદુરસ્ત. **-તો કજિયો વેચાતો લેવો** (રૂ.પ્ર.) પારકો કજિયો પોતા ઉપર લેવો. **-તો કાળ, -તો વખત** (રૂ.પ્ર.) સત્તા અને આબાદીનો સમય. **ચાલી ચલાવીને** (રૂ.પ્ર.) ચાહીને. (૨) ખુલ્લી રીતે]

**ચાલાક** વિ. [ફા.] કામ કરવામાં સ્ફૂર્તિવાળું (હોશિયાર, બુદ્ધિમાન, ચતુર). (૨) (લા.) ધૂર્ત, પ્રપંચી, યુક્તિબાજ

**ચાલાકી** સ્ત્રી. [ફા.] ચાલાક હોવાપણું. (૨) (લા.) ધૂર્તતા, પ્રપંચ   [કરવામાં આવે છે તેવું

**ચાલિત** વિ. [સં.] ચલાવવામાં આવેલું, જેનું સંચાલન

**ચાલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાલવું' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] પાઘડી-પને નાનાં એકખંડી મકાનોની હાર, ઓળબંધ ઓરડા-ઓરડી-વાળું મકાન, 'ચૉલ'

**ચાલીસ(-શ)** જુઓ 'ચાળીસ.'

**ચાલીસ(-શ)-મું** જુઓ 'ચાળીસ-મું.'

**ચાલીસા(-શા)** જુઓ 'ચાળીસા.'
**ચાલીસી(-શી)** જુઓ 'ચાળીસી.'
**ચાલીસું(-શું)** જુઓ 'ચાળીસું.'
**ચાલુ** વિ., ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ચાલવું' + ગુ. 'ઉ' ત.પ્ર.] ચાલતું રહેતું, પ્રવર્તમાન, જારી, 'કરન્ટ.' [**૦ કરવું** (રૂ.પ્ર.) શરૂ કરવું, આરંભ કરવો]
**ચાલુ ખાતું** ન. [+ જુઓ 'ખાતું.'] બૅંકમાંનું ચાલુ વ્યવહારનું ખાતું, 'કરન્ટ એકાઉન્ટ' (જેમાં વ્યાજ ન મળે)
**ચાલુ દેવું** ન. [+ જુઓ 'દેવું.'] ભરપાઈ ન થયેલું કરજ, મુદતી દેવું, 'ફ્લોટિંગ ડેટ'
**ચાલુક્ય** વિ. [સં. चलुक्क દ્વારા મનાયેલો સં. શબ્દ, હકીકતે કોઈ દેશ્ય શબ્દનું સંસ્કૃતીકરણ] મધ્યકાલમાં દક્ષિણના એક રાજવંશનું (ગુજરાતમાં અણહિલવાડ પાટણનો રાજવંશ 'ચૌલુક્ય'–મૂળમાં સમાન વંશ). (સંજ્ઞાવાચક)
**ચાલો** કે. પ્ર. [જુઓ 'ચાલવું,' -આજ્ઞા. બી.પું., બ.વ.નું રૂપ] વારુ, ઠીક, બરોબર [નભશે, ખેર
**ચાલ્યું** કે.પ્ર. [જુઓ 'ચાલવું' + ગુ., 'યું' ભૂ. કૃ. પ્ર.] ચાલશે,
**ચાવકણું** વિ. [જુઓ 'ચાવવું' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે + 'અણું' કૃ.પ્ર.] ચાવવાની ટેવવાળું, ચાવ્યા કરનારું (ખાસ કરી લૂગડાં ચાવવાની ટેવવાળું) [ભાજી, કામ-ક્રીડા
**ચાવ-ચોચલા** પું., બ.વ. [હિં. 'ચાવ'-મોજ + રવા.] ઇશ્ક-
**ચાવટ-ચાટ** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ચાવવું' દ્વારા + 'ચટ.'] તદ્દન ખાલી, સાફ, તળિયા-ઝાટક [ઓજાર
**ચાવડ(-ડું)** ન. [+ ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ખેતીનું એક
**ચાવડી** સ્ત્રી. રાજમહેલ જેવાં મકાનોની ડેઢી ઉપરની ચોકી, ડેવડી. (૨) પોલીસ-થાણું, 'ગેટ.' (૩) જકાત-નાકું
**ચાવડું** જુઓ 'ચાવડ.'
**ચાવડો** પું. [સં. चापोत्कट એ કૃત્રિમ સંસ્કૃતીકરણ] પશ્ચિમ ભારતવર્ષનો મધ્યકાલનો એક રાજપૂત-વંશ અને એનો વંશજ. (સંજ્ઞા.). (૨) રાજપૂત સિવાયની એમાંથી ઊતરી આવેલી જ્ઞાતિઓની એ શાખ અને એનો વંશજ. (સંજ્ઞા.)
**ચાવણ** ન. [જુઓ 'ચાવવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] ચાવવાની ક્રિયા. (૨) ચાવવાનો પદાર્થ
**ચાવણિયું** ન. [જુઓ 'ચાવણ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જડબું. (૨) ચાવવા-ખાવા માટેની ચીજ
**ચાવણિયો** પું. [જુઓ 'ચાવણિયું.'] હેઠલાં જડબાં અને કાનપટ્ટીના હાડકાથી થતો સાંધો
**ચાવણું** ન. [જુઓ 'ચાવવું' + ગુ. 'અણું' કૃ.પ્ર.] કાચું કોરું ખાવાના પદાર્થ, ચવાણું. (૨) (લા.) લાંચ, રુશવત
**ચાવટ-ચટ્ટ** ક્રિ.વિ. જુઓ 'ચાવડ-ચટ.'
**ચાવરિયું** ન. [જુઓ 'ચાવરો' + ગુ. 'ઇયું' .ત.પ્ર.] માંકડ ભરાઈ રહે તેવું કાણાંવાળું લાકડાનું પાટિયું, માંકડિયું
**ચાવરો** પું [સુ.] માંકડ
**ચાવલ** પું., બ.વ. [હિં.] ચોખા
**ચાવલાઈ** સ્ત્રી. એક જાતની એ નામની ભાજી
**ચાવલાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'ચાવલું.'] (લા.) લટકાં, નખરાં, હાવભાવ
**ચાવવું** સ.ક્રિ. [સં. चर्व् > પ્રા. चव्व] મોઢામાં લઈ દાઢોથી પીસવું. [**ચાવી ખાવું** (રૂ.પ્ર.) વગોવવું, નિંદા કરવી. **ચાવી ચાવીને વાગોળવું** (રૂ.પ્ર.) એકની એક વાત વારંવાર કહ્યા કરવી. (૨) નિંદા કરવી. **ચાવી જવું** (રૂ.પ્ર.) લાંચ લેવી. (૨) પારકું વાપરી નાખવું. **ચાવી ના(નાં-)ખવું** (રૂ.પ્ર.) ઘણા તરફથી ટોકવું. **ચાવીને કૂચો કરવો** (રૂ.પ્ર.) ખૂબ ખર્ચવું. (૨) સારી રીતે સમઝી લેવું]
**ચાવળાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાવળું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.], **-ટ** પું. [જુઓ 'ચાવળું' + 'ગુ.' 'આટ' ત. પ્ર.] ચાવળાપણું, ચબાબલાઈ
**ચાવળું** વિ. [સં. चापलक- > પ્રા. चावलअ-] બોલવામાં ચપળ સ્વભાવનું, દોઢડાહ્યું. (૨) ચબાબલું. [**૦ ચોધારું (-ચોધારૂં)** (રૂ. પ્ર.) વાચાળ, દોઢડાહ્યું. (૨) ચબાવલું]
**ચાવાચાવી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાવવું,' –દ્વિર્ભાવ, ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) ચાપાચોપી [ઓરણી
**ચાવાર** ન. [મરા. 'ચાવાળ.' -ઉચ્ચાર ભેદ] વાવણિયો, ફડકો,
**ચાવી** સ્ત્રી. [પોર્ચુ. ચાવે] કૂંચી. (૨) (લા.) ઉપાય, ઇલાજ. [**૦ આપવી, ૦ દેવી** (રૂ. પ્ર.) ઘડિયાળ વગેરે યંત્રોની કમાનને વીંટાઈ જવા મોગરો કે ચાવી ફેરવવાં. **૦ ઊતરવી** (રૂ. પ્ર.) શક્તિનો ક્ષય થવો. **૦ ચઢા(-ઢા)વવી** (રૂ. પ્ર.) ઉશ્કેરવું. **૦ છટકવી** (રૂ. પ્ર.) બેકાબૂ થવું. **૦ જડવી** (રૂ. પ્ર.) ઉપાય સૂઝવો. **૦ બેસવી (-બૅસવી)** (રૂ. પ્ર.) ચાવી લાગુ થવી. **૦ મરડવી** (રૂ. પ્ર.) યુક્તિ કરવી. **૦ મળવી** (રૂ. પ્ર.) ઉપાય સૂઝવો. **૦ મારવી** (રૂ. પ્ર.) બંધ કરવું. **૦ લગાડવી** (રૂ.પ્ર.) યોગ્ય ઉપાય અજમાવવો. **૦ હાથમાં આવવી** (રૂ. પ્ર.) ઉપાય સૂઝવો]
**ચાવી-રૂપ** વિ. [+ સં.] મુખ્ય સ્થાને નિયામક સ્થિતિમાં રહેલું
**ચાવું** જુઓ 'ચાણું.'
**ચાવોદ** (-ડય) સ્ત્રી. તરસેણ
**ચાશ(-સ)**¹ (-શ્ય,-સ્ય) સ્ત્રી. ઓછાપણું, કમી. (૨) ખાધ, ખોટ, નુકસાની. [**૦ આપવી** (રૂ. પ્ર.) વજન વગેરેમાં ઓછું આપવું. **૦ ખાવી** (રૂ. પ્ર.) નુકસાની સહન કરવી]
**ચાષ,-સ**² ન. [સં., પું.] એ નામનું એક પક્ષી, નીલકંઠ
**ચાસ**³ પું. [દે.પ્રા.] ખેતરમાં હળ ખેડતાં થતો લીસો લીટો. (૨) વાવણીનો લીટો, રોપાંની હાર. [**૦ મરવો** (રૂ. પ્ર.) હારબંધ છોડવાઓનું સુકાવું. **૦માં ચાસ દેવો** (રૂ. પ્ર.) હાએ હા ભણવી] [ખાધ, ખોટ, નુકસાન
**ચાસકો** પું. [રવા.] મોટી ચીસ, ભારે બૂમ. (૨) (લા.)
**ચાસટિયો** જુઓ 'છાસટિયો.'
**ચાસણિયું** ન. [જુઓ 'ચાસ' + ગુ. 'અણું' ત. પ્ર. + 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ચાસ પાડવાનું-કરવાનું ઓજાર
**ચાસણી**¹ સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાસવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] (ખેતરમાં) ચાસ પાડવાની ક્રિયા
**ચાસણી**² સ્ત્રી. [ફા. ચાશ્ની] પાણીમાં ખાંડ યા સાકર નાખી ઉકાળી બનાવવામાં આવતું મોહનથાળ બૂંદી જલેબી વગેરે મિષ્ટાન્ન બનાવવામાં વપરાતું દ્રાવણ. (૨) (લા.) કસોટી, કસ. (૩) સોનું સોનીને ત્યાં ઘડવામાં આપતાં એ બદલાઈ જાય તો સરખાવી શકાય એ માટેનો રાખેલો ટુકડો, માછલો
**ચાસણી-ખાણ** ન. [જુઓ 'ચાસણી²' + 'ખાણ.¹'] ઘોડાને

આપવામાં આવતું જોગાણ, ચંદી

**ચાસણું** ન. [જુઓ 'ચાસવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] (ખેતરમાં) ચાસ પાડવા માટેનું દાંતાવાળું એક ઓજાર, દંતાળ

**ચાસન** ક્રિ. વિ. પ્રસિદ્ધ રીતે, જાહેર રીતે, છડે ચોક

**ચાસવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. चास, ના. ધા.] (ખેતરમાં) ચાસ પાડવા (હળ વગેરે વતી). (કર્મણિ અને પ્રે. વપરાશમાં નથી.)

**ચાસિયા** પું., ન., બ. વ. [જુઓ 'ચાસ[3]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (ચાસમાં વાવી તૈયાર કરેલા) એક પ્રકારના ઘઉં

**ચાસિયું** વિ. [જુઓ 'ચાસિયા.'] ચાસ જેવા સળવાળું

**ચાસી** સ્ત્રી. ખુશામત, પરસી. (૨) તાબેદારી

**ચાહ[1]** પું. [જુઓ 'ચાહવું.'] અનુરાગ, પ્રેમ, પ્રીતિ, ભાવ, હેત, પ્યાર

**ચાહ[2]** જુઓ 'ચા.' (આ રૂપ પણ ચાલુ છે.)

**ચાહક** વિ. [જુઓ 'ચાહવું' + ગુ. 'અક' કૃ. પ્ર.] ચાહનારું, આશક. (૨) પ્રેમ રાખનારું. (૩) પસંદ કરનારું

**ચાહત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાહવું' દ્વારા.] ઇચ્છા, આકાંક્ષા. (૨) ચાહ, પ્રેમ. (૩) જરૂરિયાત

**ચાહન** જુઓ 'ચાસન.' (લોક-બોલીમાં 'સ' કંઠ્ય અઘોષ હોઈ એને ભ્રામક રીતે 'હ'થી બતાવવામાં આવે છે.)

**ચાહના** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાહવું' + ગુ. 'અના' કૃ. પ્ર., સંસ્કૃતાભાસી.] જુઓ 'ચાહ.[1]'

**ચાહવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. चाह, લિખિત પ્રયોગની દૃષ્ટિએ સીધો ના. ધા., પરંતુ રૂપાખ્યાનમાં 'હશ્રુતિ' કિંવા મર્મર સ્વરધ્વનિ 'આ' છે.] ઇચ્છવું, વાંછવું, આકાંક્ષા કરવી. (૨) અપેક્ષા હોવી, જરૂરિયાત હોવી. (૩) પ્રેમ કરવો, પ્રીતિ કરવી, સ્નેહ કરવો. એનાં રૂપ **ચાહું** (ચાઃઉં), **ચાહિયે** (ચાઃઇયે), **ચાહે** (ચાઃય), **ચાહો** (ચાઃવ), **ચાહ્યો-હ્યા-હી-હ્યું-હ્યાં** (ચાઃયો-યા-ઇ-યું-યાં), **ચાહીશ** (ચાઃઇશ), **ચાહીશું-ચાહશું** (ચાઃઇશું-ચાઃશું), **ચાહશે** (ચાઃશે), **ચાહશો** (ચાઃશો) **ચાહત** (ચાઃત), **ચાહતો-તા-તી-તું-તાં** (ચાઃતો-તા-તી-તું-તાં), **ચાહનાર-રો-રા-રી-રું-રાં** (ચાઃનાર-રો-રા-રી-રું-રાં), **ચાહવાનો-ના-ની-નું-નાં** (ચાઃવાનો-ના-ની-નું-નાં), **ચાહેલ-લો-લા-લી-લું-લાં** (ચાઃયેલ-લો-લા-લી-લું-લાં), **ચાહ** (ચાઃ), **ચાહજે-જો** (ચાઃજે-જો), **ચાહવું** (ચાઃવું), **ચાહીને** (ચાઃઇને). [**ચાહીને** (ચાઃઇને) (રૂ. પ્ર.) ઇરાદાપૂર્વક. (૨) પોતાની મેળે, સ્વેતે. **ચાહે સો** (ચાઃય-) (રૂ.પ્ર.) ગમે તે, મરજી માફક]

**ચાહી** (ચાઃઇ) સ્ત્રી. વાડીપડું. (૨) વિ. કૂવાને લગતું

**ચાહીને** (ચાઃઇને) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ચાહવું'માં.] (લા.) ઇરાદા-પૂર્વક, જાણી બૂજીને, 'ડેલિબરેટ્લી'

**ચાળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. પુરુષનાં અંગરખા પહેરણ ખમીશ વગેરેનો અર્ધાથી નીચેનો ભાગ

**ચાળક** ન. ઈંટ-બકરાં-ઘેટાંનું તે તે ટોળું

**ચાળણ** ન. [જુઓ 'ચાળવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] લોટ વગેરે ચાળવાથી ચાળણી કે હવારામાંથી ન નીકળી શક્યું હોય તેવું ડારણ, ચળામણ, થૂલું

**ચાળણા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાળવું' + ગુ. 'અણા' કૃ. પ્ર. સંસ્કૃતાભાસી] ચાળવું એ. (૨) (લા.) છણાવટ. (૩) ચકાસણી

**ચાળણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાળવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર. < પ્રા. चालणिआ તેમ 'ચાળણો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચાળવાનું જાળીવાળું કે નાનાં કાણાંવાળું સાધન. (૨) છાપરાનાં નળિયાં ચાળવાની ક્રિયા. (૩) ચાળવાનું મહેનતાણું

**ચાળણી-પેટું** વિ. [+ ગુ. 'પેટ' + 'ઉં' ત.પ્ર.] મનમાં-પેટમાં વાત છાની ન રાખી શકે તેવું, ચારણી-પેટું [ચાળણી

**ચાળણો** પું. [જુઓ 'ચાળવું' + ગુ. 'અણો' કૃ. પ્ર.] મોટી

**ચાળણો-નૃત્ય** ન. [+ સં.] પેટના ડૂંટી ફરતેના સ્નાયુઓને ગોળ-ગોળ ફેરવી બતાવવાની ભવાયા વગેરેની એક ક્રિયા (ન. મા.) [ફેરફારી

**ચાળવ-ચૂળવ** પું. [જુઓ 'ચાળવવું,'-દ્વિર્ભાવ] ઊથલ-પાથલ,

**ચાળવણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાળવવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ચાળી જુદી પાડવાની ક્રિયા. (૨) ઊથલ-પાથલ, ફેરફારી. (૩) ચાળવાનું મહેનતાણું

**ચાળવવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ચાળવું'; એનું જ વિકસિત રૂપ. આમાં પ્રે. અર્થ નથી.] ચાળીને અલગ તારવવું. (૨) (લા.) સારું લાગે અને ફાયદો થાય એમ તારવવું. **ચળવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચળવાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચાળવું** સ. ક્રિ. [સં. चाल् (चल्નું પ્રે.) > પ્રા. चाल] છિદ્રવાળાં સાધનોમાં કે ઉપર નાખી એમાંથી નીચે ચોખ્ખું તારવવું (જેમાં જાડું ઉપર રહી જાય). (૨) (છાપરાનાં નળિયાં) સંચારવાં. (૩) (વણાતી સેવને) લૂગડા ઉપર એકઠી કરવી. (૪) અ-ચોખ્ખાંમાંથી ચોખ્ખું અલગ કરવું. **ચળાવવું[2]** કર્મણિ, ક્રિ. **ચળાવવું[2]** પ્રે., સ. ક્રિ

**ચાળા-ખોર** વિ. [જુઓ 'ચાળો' + ફા. પ્રત્યય.] ચાળા કરવાની ટેવવાળું, ટીખળી [જુઓ 'ચાળા-ખોર.'

**ચાળા-ગળું** વિ. [જુઓ 'ચાળો' + ગુ. 'ગરું', ઉચ્ચાર-ભેદ

**ચાળા-ચસકા** પું., બ. વ. [જુઓ 'ચાળો' + 'ચસકો.'],

**ચાળા-ચંદૈયાં** (-ચન્દૈયાં) ન., બ. વ. [જુઓ 'ચાળો' દ્વારા.] બૂમ પાડતાં કરાતા ચાળા

**ચાળા-લખણું** વિ. [જુઓ 'ચાળો' + 'લખણ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] જુઓ 'ચાળા-ખોર.'

**ચાળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાળું + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] બકરી, છારી

**ચાળીસ(-શ)** વિ. [સં. चत्वारिंशत् સ્ત્રી. > પ્રા. चालीस] ચારગણા દસની સંખ્યાનું

**ચાળીસ(-શ)-મું** વિ. [+ ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] ચાળીસની સંખ્યાએ પહોંચેલું. (૨) ચાળીસમા દિવસનું [કે ઘડિયો

**ચાળીસાં** ન., બ. વ. + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ચાળીસનો પાડો

**ચાળીસી(-શી)** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ચાળીસની સંખ્યાનો સમૂહ. (૨) ચાળીસ વર્ષ જેટલો-સમય. (૩) ૩૧ થી ૪૦ સુધીનાં વર્ષોનો સમય

**ચાળું** ન. બકરું, છારું. (૨) નાનું ઘેટું, ગિદરડું

**ચાળો[1]** પું. [સં. चालक- > પ્રા. चालअ-] અંગની ટીખળ પ્રકારની ચેષ્ટા, અડપલું. (૩) હાવ-ભાવ, નખરું. (૩) સંનિપાતનું લક્ષણ, સનેપાત. [-ળા કરવા (રૂ. પ્ર.) મરજી હોવા છતાં આનાકાની કરવી. -ળા પાડવા (રૂ. પ્ર.) કોઈ કરતું હોય તેની જેમ ટીખળથી કરવું, ટીખળી નકલ કરવી. -ળા માંડવા (રૂ. પ્ર.) લાડમાં હા-ના કરવી]

**ચાળો²** પું. [જુઓ 'ચાળવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] છાપરાં સંચારનારો મજૂર [ચસકો] જુઓ 'ચાળો.'
**ચાળો-ચટ(-સ)કો** પું. [જુઓ 'ચાળો.¹' -દ્વિર્ભાવ, અને
**ચાંઈ** સ્ત્રી. [સં. चन्द्रक- > પ્રા. चंदअ > ગુ. 'ચાંદો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય થયા પછી 'દ'નો ઘસારો] ચાંદલાના સ્થાન ઉપરની નાની ટપકી, ઝીણી બિંદી. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) ખસિયાણું પાડવું]
**ચાંઉ** ક્રિ. વિ. [રવા.] મોઢામાં ગળી જવાય એમ. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) પારકું પચાવી પાડવું કે ઓળવવું] [કરનારું
**ચાંખડ** વિ. ગરીબ, દીન સ્થિતિનું. (૨) ગરીબીનો ઢોંગ
**ચાંખડાઈ** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ચાંખડપણું, ચાંખડી
**ચાંખડિયાળ** (-ળ્ય) વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંખડી¹' + ગુ. 'ઇયું' + 'આળ' ત. પ્ર.] (લા.) સૌરાષ્ટ્રની ઘોડીની એક જાત
**ચાંખડી¹** સ્ત્રી. જુઓ 'ચાખડી.' ['ચાંખડાઈ.'
**ચાંખડી²** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંખડ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ
**ચાંખડો** પું. ઊંટ ઉપર માલ મૂકવા માટેનો માંચો
**ચાંગળું** ન. [સં. चतुरङ्गुलक- > પ્રા. चउरंगुलअ- દ્વારા લાઘવ થઈ] હથેળીનાં ચાર આંગળામાં સમાય તેટલો જથ્થો. [ચપટી ચાંગળું (રૂ. પ્ર.) થોડું, સહેજ]
**ચાંગળુંક** વિ. [જુઓ 'ચાંગળું' + ગુ. 'ક' ત. પ્ર.] લગભગ એક ચાંગળાના માપનું
**ચાંગી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંગું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઘોડીની એક ઊંચી જાત
**ચાંગું** વિ. [સં. चङ्गक- > પ્રા. चंगअ-] સુંદર, સારું
**ચાંગેરી** સ્ત્રી. ખાટી લૂણીની ભાજી
**ચાંગો-પુતળિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ચાંગું' + 'પુતળિયું.'] (લા.) ઘોડાની એ નામની એક ઉત્તમ જાત
**ચાંચ** સ્ત્રી. [સં. चञ्चु] પક્ષીઓના મોઢાનો હાડકાંના બે પડ-રૂપ ભાગ (જે દ્વારા ખાવાનું કરે છે), તુંડ. (૨) ચાંચના ઘાટનો કોઈ પણ આકાર (જેમકે પાઘડીની ચાંચ). (૩) એ નામની ઘોડીની એક સારી જાત. [૦ ઊઘડવી (રૂ. પ્ર.) બોલતાં થવું. ૦ ખૂંચવી, ૦ ખૂંપવી ૦ ડૂબવી, ૦ બૂડવી (રૂ. પ્ર.) સમજવાના વિષયમાં પ્રવેશ થવો, સમજાવું. ૦ પાકવી (રૂ. પ્ર.) ઇષ્ટ મળતી વેળા એનો લાભ ઉઠાવવા અશક્ત બનવું. ૦ બોળવી (-બોળવી) (રૂ. પ્ર.) સ્વાદ લેવો. ૦ મારવી (રૂ. પ્ર.) બેના વિચારોની આપલેમાં વચ્ચે પડવું. ૦માં લેવું (રૂ. પ્ર.) કબજે લેવું. (૨) (લા.) રાખવો. (૩) બચરડી નાખવું. -ચે ચડ(-ઢ)વું (રૂ. પ્ર.) નિંદાપાત્ર થવું]
**ચાંચડ** પું. ઝાંખા રાતા રંગનું ખૂબ નાનું એક સ્વેદજ પ્રકારનું કરડતું જંતુ. ૦ની પેઠે ચોળીના(-નાં)ખવું (-ચોળી-) (રૂ.પ્ર.) સરળતાથી મારી નાખવું. -ડિયાં માંકડિયાં (રૂ. પ્ર.) નાગરોમાં ગવાતાં ફટાણાં (લગ્ન-સમયે)]
**ચાંચડ-મારી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંચડ' + 'મારવું' + ગુ. ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] એ નામની એક વનસ્પતિ [સ્ત્રીપ્રત્યય] ચાંચ
**ચાંચડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંચ' + ગુ. 'ડું' ત. પ્ર. + 'ઈ'
**ચાંચણીગર** પું. અકબરના સમયનો ટંકશાળનો એક અધિકારી (સોના-ચાંદીની કસોટી કરનારો)
**ચાંચર** (-રચ) સ્ત્રી. [રવા.] ટીખળ, રોળ. [૦ ચડ(-ઢ)વું (રૂ. પ્ર.) વરપક્ષ તરફથી કન્યાપક્ષને ઉદ્દેશી ફટાણાં ગાવાં
**ચાંચરિયાં** ન., બ.વ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] વરપક્ષનાં ટીખળ કરનારાં બૈરાં
**ચાંચરી** સ્ત્રી. કચર્યા પછી ડૂંડાંઓમાં રહી ગયેલો દાણો
**ચાંચલ્ય** (ચાઞ્ચલ્ય) ન. [સં.] ચંચળપણું
**ચાંચવું** ન. [સં. चञ्चुकक- > પ્રા. चंचुअअ-] અનાજમાં પડતું ચાંચવાળું એક નાનું જંતુ. (૨) (લા.) વિ. બહુ બોલ બોલ કરનારું
**ચાંચવો¹** પું. [જુઓ 'ચાંચવું.'] એક ચાંચવાળું જમીન ખોદવાનું એક હથિયાર, ત્રીકમ. (૨) કૂવામાંથી પાણી કાઢવાનું એક યંત્ર
**ચાંચવો²** પું. દરિયાઈ લૂંટારો, ચાંચિયો
**ચાંચાટવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ચાંચ' દ્વારા-ના. ધા.] ચાંચો મારવી [ચાંચવાળું
**ચાંચાળું** વિ. [જુઓ 'ચાંચ' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.]
**ચાંચાળો** પું. [જુઓ 'ચાંચાળું.'] (લા.) બપૈયો (પક્ષી)
**ચાંચિયાઈ** વિ. [જુઓ 'ચાંચિયો' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ચાંચિયાને લગતું
**ચાંચિયા-ગીરી, ચાંચિયા-બાજી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંચિયો' + ફા. 'ગીર'-'બાજ' + 'ઈ' પ્ર.] ચાંચિયાનું કાર્ય, દરિયાઈ લૂંટ, 'પાયરસી'
**ચાંચિયા-વટ** (-ટચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંચિયો' + સં. वृत्ति > પ્રા. वट्टि], **ચાંચિયા-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [+ સં.] ચાંચિયાનો ધંધો, ચાંચિયાપણું [(૨) ચાંચના આકારનું
**ચાંચિયું** વિ. [જુઓ 'ચાંચ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચાંચવાળું
**ચાંચિયો¹** પું. [સં. चञ्च ગુનાખોર વૃત્તિવાળો માણસ; સં. चञ्चिकक- > પ્રા. चंचिअअ-] (લા.) દરિયાઈ લૂંટારો
**ચાંચિયો²** વિ., પું. [જુઓ 'ચાંચિયું.'] લાંબી ચાંચની પાઘડી પહેરનારો પુરુષ
**ચાંચી** સ્ત્રી. ચાડી-ચુગલી
**ચાંચૂડી** સ્ત્રી. [સં. चञ्चुका > પ્રા. चंचुआ > મ. ગુ. 'ચાંચૂ' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચાંચ. (પદ્યમાં.)
**ચાંટ** (-ટય) સ્ત્રી. તબલાંની ઉપરની કિનાર
**ચાંટી** સ્ત્રી. [સૌ.] ખોટા બરાડા. (૨) ચૂંટી, ચીટલો
**ચાંડાલ(-ળ)** (ચાણ્ડાલ,-ળ) પું. [સં.] જુઓ 'ચંડાલ.'
**ચાંડાલ(-ળ)-યોનિ** (ચાણ્ડાલ-, -ળ-) સ્ત્રી. [સં.] ચંડાળનો જન્મારો. (૨) વિ. જેને ચંડાળનો જન્મ મળ્યો છે તેવું
**ચાંડાલિકા** (ચાણ્ડાલિકા) સ્ત્રી. [સં.] એક પ્રકારની વીણા
**ચાંડાલિની** (ચાણ્ડાલિની), **ચાંડાલી** (ચાણ્ડાલી) સ્ત્રી. [સં.] ચંડાળ જ્ઞાતિની સ્ત્રી, ચાંડાળણ
**ચાંડાલી-ગમન** (ચાણ્ડાલી-) ન. [સં.] ચંડાળ જ્ઞાતિની સ્ત્રી સાથેનો સંભોગ
**ચાંડાળ** (ચાણ્ડાળ) જુઓ 'ચાંડાલ.'
**ચાંડાળ(-ળે)ણ** (ચાણ્ડાળ(-ળે)ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંડાળ' + ગુ. 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.], **ચાંડાળણી** સ્ત્રી. [સં. चाण्डालिनिका > પ્રા. चांडालिणिआ] ચંડાળ જ્ઞાતિની સ્ત્રી

**ચાંત** (-ત્ય) સ્ત્રી. ખંત, ચીવટ, કાળજી [હું ચાંતર્યો.)
**ચાંતરવું** સ. ક્રિ. છોડી જવું. (ભૂ. કૃ. માં કર્તરિ પ્રયોગ.
**ચાંદ** પું. [સં. चन्द्र > પ્રા. चंद] (મુસ્લિમ પરિભાષામાં) ચંદ્રમા. (૨) ચંદ્રક, માન-ચિહ્ન, કીર્તિ-મુદ્રા, 'મેડલ.' [૦નો ટુકડો (રૂ. પ્ર.) ખૂબસૂરત માણસ. **મિયાંની ચાંદે ચાંદ** (રૂ. પ્ર.) હાજી હા, ખુશામત. **હથેળીમાં ચાંદ બતાવવો** (રૂ. પ્ર.) છેતરવું, ઠગવું]
**ચાંદ-ફૂડો** પું. જુઓ 'ચાંદુલ.'
**ચાંદણી** સ્ત્રી. ખાટલાની પાંગત
**ચાંદ-તારા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંદ' + 'તારો.'] (લા.) ચંદ્ર અને તારાઓની છાપવાળી મલમલની એક જાત. (૨) એવો પતંગ
**ચાંદની** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંદ' દ્વારા.] ચંદ્રનો પ્રકાશ, ચંદ્રિકા, જ્યોત્સ્ના. (૨) (લા.) અજવાળી રાત. (૩) એ નામનો સફેદ ફૂલનો એક છોડ. (૪) નાનો ચંદરવો, ચંદની. [૦ **ખીલવી** (રૂ. પ્ર.) ચંદ્રનો પ્રકાશ ઝળહળી ઊઠવો. (૨) ચડતીનો સમય આવવો. ૦ **ચટકવી** (રૂ. પ્ર.) મન ઉપર ચાંદનીની અસર થવી. ૦ **નીકળવી** (રૂ. પ્ર.) ચંદ્રોદય થવો. **ચાર દિનની ચાંદની** (રૂ. પ્ર.) ક્ષણિક સુખ-સમૃદ્ધિ]
**ચાંદબાલા** પું. કાનમાં પહેરવાનું એક અર્ધચંદ્રાકાર ઘરેણું
**ચાંદરડું** (-ણું) ન. [સં. चन्द्रના 'ચંદર' દ્વારા 'ચાંદર' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર. અને ઉચ્ચારણ-ભેદ] (લા.) નાનો ચકચકતો તે તે તારો, ચાંદરણી. (૨) છાપરામાંથી પડતો સૂર્ય કે ચંદ્રનો તેજ-પ્રકાશ [નાનો ચકચકતો તે તે તારો
**ચાંદરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંદરણું' + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.)
**ચાંદરણું** જુઓ 'ચાંદરડું.'
**ચાંદર-મંકોડું** ન. [સં. चन्द्रના 'ચંદર'માંથી 'ચાંદર' + જુઓ 'મંકોડો' -તુચ્છતા માટે + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.) જુઓ 'ચાંદરડું.'
**ચાંદરસ** જુઓ 'ચંદરસ.'
**ચાંદ-રાત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંદ' + 'રાત.'] મુસ્લિમ મહિનાના પહેલા દિવસની રાત (એ શરૂ થતાં મુસ્લિમ તારીખ શરૂ થાય.) હિંદુ મહિનાના બીજના દિવસની આગલી રાત
**ચાંદરું** વિ. [જુઓ 'ચાંદું' + 'રું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] શરીર ઉપર ગોળ ગોળ જુદા રંગનાં ધાબાં હોય તેવું (ઢોર; જેમકે 'ચાંદરી ભેંસ'). (૨) (લા.) નિરંકુશ, મસ્તાની
**ચાંદરો પાડો** પું. [જુઓ 'ચાંદરું + 'પાડો.[૨]'] (લા.) નવલારી તરફ રમાતી એક રમત, ઓડિયો પાડો
**ચાંદલા-ગર** વિ., પું. [જુઓ 'ચાંદલો' + ફા. પ્રત્યય.] તારા ટપકી વગેરે બનાવી વેચનારો કારીગર કે વેપારી
**ચાંદલા-ચોકી** (-ચૉકી) ન. [જુઓ 'ચાંદલો' + 'ચોક' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ચાંદલા અને ચોકડી ભાતનું એક કાપડ (ઓઢણીના અરતું)
**ચાંદલા-વહેવાર** (-વેઃવાર) પું. [જુઓ 'ચાંદલો' + 'વહેવાર.'] લગ્નાદિ પ્રસંગે વધાવાની ખુશી-ભેટનો વ્યવહાર કે રિવાજ, ચાંહલા-વહેવાર
**ચાંદલિયા** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંદલિયું'; વિ.] વીંછીથી નાના કદની એક જાતની માછલી (સફેદ રંગની ગોળ જાત)
**ચાંદલિયાળું** વિ. [જુઓ 'ચાંદલિયો' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] ચાંદલા-ચાંદલાવાળું, ચાંદલાની ભાતનું
**ચાંદલિયું** વિ., ન. [જુઓ 'ચાંદલો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) ચાંદલો કરવાનું લાકડાનું સાધન
**ચાંદલિયો** પું. [જુઓ 'ચાંદલિયું.'] ચંદ્રમા. (પદ્યમાં.) (૨) ચાંદલો, ચાંહલો. (પદ્યમાં.) (૩) (આકાર-સામ્યે) નાની ગોળ ટીલડી જેવી ફટાકિયાની એક જાત (નાની પિસ્તોલ કે પથ્થરથી ફોડાતી). [-યે ચો(-ચોં) ટવું (રૂ. પ્ર.) હંમેશાં કોઈના આશ્રયે પડી રહેવું. ૦ **ચૂંટવો** (રૂ. પ્ર.) સારામાં સારું હોય તે પસંદ કરવું]
**ચાંદલી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંદલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) ટૂંકા પગવાળી સ્ત્રી. (૨) એ નામની એક જાતની ઘોડી. (૩) ચંદ્રમાની ભાતનું એક કાપડ
**ચાંદલો** પું. [સં. चन्द्र > પ્રા. चंद + અપ. उल्लअ-, આ વિ. પણ છે.] કપાળમાં આવતું ગોળાકાર તિલક, ચાંહલો. (૨) (વર-કન્યાને ચાંદલો કરી આપવામાં આવતી હોઈ) લગ્નની રોકડ કે વસ્તુના રૂપમાં અપાતી ભેટ. [રૂ. પ્ર. માટે જુઓ 'ચાંહલો.']
**ચાંદવાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંદવું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ચાંદવાપણું, ચાળા પાડવાની ટેવ, અડપલા-વેડા
**ચાંદવું** વિ. [જુઓ 'ચાંદરું'; અહીં 'વું' ત. પ્ર. સ્વાર્થે] અટકચાળું, અડપલાખોર. (૨) ન. ચાળો, અડપલું
**ચાંદ-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંદ' + 'વેલ.'] એ નામની એક વેલ કે વેલો [નાની ગોળ થાળી
**ચાંદા-થાળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંદો' + 'થાળી.'] ચંદ્રના આકારની
**ચાંદાયેલું** વિ. [જુઓ 'ચાંદો' + ગુ. 'એલું' ભૂ. કૃ. નો પ્ર., 'ચાંદાવું' નામ-ધાતુ નથી વપરાતો.], **ચાંદિયું** વિ. [જુઓ 'ચાંદું + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] શરીરમાં ચાંદાં થઈ ગયાં હોય તેવું
**ચાંદિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ચાંદિયું'.] શરીર ઉપર ચાંદાં પડે એવી જાતનો એક વાત-રોગ
**ચાંદી** સ્ત્રી. [સં. चन्द्रिका > પ્રા. चंद्रिआ] (લા.) (રંગ અને ચળકાટના સામ્યે) ચોખ્ખું રૂપું, રજત. (૨) (આકાર-સામ્યે) ફળ બગડી જતાં પડતાં ગોળ ચાંદાં. (૩) ગુહ્ય ભાગમાં થતો નાનાં ચાંદાં પડી જાય તેવો એક રોગ, ટાંકી. (૪) એક પ્રકારની માછલી. [૦ **કરવી** (રૂ. પ્ર.) સમૂળગો નાશ કરવો. (૨) ઓલવવું. ૦ **કરી દેવી** (રૂ. પ્ર.) બાળીને ખાખ કરવું. ૦ **કાપવી** (રૂ. પ્ર.) પૈસો ખર્ચાવો. ૦ **જેવું** (રૂ. પ્ર.) તદ્દન ચોખ્ખું. ૦ **થવું** (રૂ. પ્ર.) બળીને ખાખ થવું. ૦**ના જૂતા** (રૂ. પ્ર.) લાંચ. ૦ **પડવી** (રૂ. પ્ર.) બગડી જવું.
**ચાંદી-કામ** ન. [જુઓ 'ચાંદી' + 'કામ.'] ચાંદી-રૂપાનાં પતરાં ઉપર કરવામાં આવતું કોતરણીનું કામ-નકશીનું કામ. (૨) ચાંદી ઉપરનો નકશીદાર ઘાટ
**ચાંદીલો** પું. લગભગ બે ફૂટ લંબાઈની એક પ્રકારની માછલી
**ચાંદુલ** ન. પીપળાના વર્ગનું એ નામનું એક ઝેરી ઝાડ, ચાંદફૂડો, સાપસૂંડી
**ચાંદું** ન. [સં. चन्द्रक- > પ્રા. चंदअ-] (આકાર-સામ્યે) શરીર ઉપર કોઈ રોગ કે ગૂમડા વગેરેને કારણે પડતું ઘારું. (૨) સુકાઈ ગયેલું ચાઠું. (૩) અદીઠ ગૂમડું, 'કૅન્સર' (ન. મૂ. શા.) [-દાં **જોવાં, -દાં ખોળવાં** (-ખોળવાં) **-દાં શોધવાં**

(રૂ.પ્ર.) દોષ જોવા]
**ચાંદૂડિયું** ન. [જુઓ 'ચાંદું' દ્વારા.] ચાંદલું, ચાળો, અડપલું. [-યાં પાડવાં (રૂ. પ્ર.) ચાળા કરવા, સામાની રીતભાતની ટીખળથી નકલ કરવી]
**ચાંદો** પું. [સં. चन्द्रक- > પ્રા. चंदअ-] ચંદ્રમા. (૨) વહાણના હોકાયંત્રનું ઉપરનું ચક્ર. (વહાણ.) (૩) વહાણના બહારના ભાગનો લાકડાનો એક ભાગ. (વહાણ.) [એક રમત
**ચાંદો-સૂરજ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંદો' + 'સૂરજ.'](લા.) એ નામની
**ચાંદ્ર** (ચાન્દ્ર) વિ. [સં.] ચંદ્રને લગતું, ચંદ્રના સંબંધનું, ચંદ્રનું (એ રીતે **૦ માન, ૦ માસ, ૦ વર્ષ** વગેરે ચંદ્રની ગતિ ઉપર આધાર રાખનારાં)
**ચાંદ્ર-સૌર** (ચાન્દ્ર-) વિ. [સં.] ચંદ્રની તેમજ સૂર્યની ગતિ ઉપર આધાર રાખતું (હિંદુ વર્ષ અધિક મહિનાથી એ રીતે સરખું કરી લેવામાં આવે છે.)
**ચાંદ્રાયણ** (ચાન્દ્રાયણ) ન. [સં.] અજવાળિયામાં એકમથી એક એક કોળિયો વધતાં જતાં અને અંધારી એકમથી એક એક કોળિયો ઊતરતાં જતાં કરવામાં આવતું એક હિંદુ વ્રત
**ચાંદ્રિક** (ચાન્દ્રિક) વિ. [સં.] ચંદ્રને લગતું, ચાંદ્ર
**ચાંપ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંપવું.'] સામાન્ય રીતે જેને દબાવવામાં આવે છે તેવી યાંત્રિક કળ. (૨) દાંત ઉપર જડવામાં આવતી સોનાની રેખ. (૩) (લા.) કાળજી. (૪) ધાક, ડરામણી. [**૦ ઉઘાડવી** (રૂ.પ્ર.) મુક્ત કરવું. **૦ ચઢા(-ઠા)વવી** (રૂ. પ્ર.) ઉશ્કેરવું. **૦થી ચાલવું** (રૂ. પ્ર.) ઉતાવળે ચાલવું. **૦ દેવી, ૦ મારવી,** (રૂ. પ્ર.) બંધ કરવું. (૨) ઉશ્કેરવું. **૦ મરડવી** (રૂ. પ્ર.) કળ ફેરવવી. **૦માં રાખવું, ૦માં લેવું** (રૂ. પ્ર.) અંકુશમાં રાખવું]
**ચાંપણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંપવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ચાંપવાની ક્રિયા. (૨) ચાંપ, કળ, ઠેસી. (૩) નકશી-કામનું ઓજાર. (૪) સાળમાં તાર ઊંચા નીચા કરવાની પાપડી. (૫) પટી, બંધ. (૬) રૂની ગાંસડીનું બંધામણ
**ચાંપણિયું** વિ. [જુઓ 'ચાંપણ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) લાંચ આપવાની ટેવવાળું. (૨) ન. દાબવા કે ચાંપવાના ઉપયોગમાં લેવાનું સાધન. (૩) એ પ્રકારનું બારસાખ ઉપરનું પાટિયું કે લાકડું, ચાપડો. (૪) રાંપના લોઢિયાની ઉપરનો ગજ ['ચાંપણ.
**ચાંપણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાપવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] જુઓ
**ચાંપણું** ન. [જુઓ 'ચાંપવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ચાંપણિયું.' [ચીવટ
**ચાંપત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંપવું' દ્વારા.] (લા.) કાળજી,
**ચાંપતી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંપવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) તાકીદ, ચેતવણી. [**૦ ઉઘરાણી** (રૂ. પ્ર.) તકાદાવાળી ઉઘરાણી]
**ચાંપતું** વિ. [જુઓ 'ચાંપતી.'] (લા.) સખત તાકીદનું. (૨) દાબવાળું, સત્તાવાળું. (૩) અસર કરે તેવું. (૪) સખત, આકરું. (૫) ખંતીલું, કાળજીવાળું. [**-તો ઇલાજ** (રૂ. પ્ર.) તાકીદનો કાળજી ભરેલો ઉપાય] ['સ્વિચ-બોર્ડ'
**ચાંપ-ફલક** ન. [જુઓ 'ચાંપ' + સં.] ચાંપ રાખવાનું પાટિયું,
**ચાંપ-બારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંપ' + 'બારી.'] વિભાજક પડદો, 'ડાયાફ્રામ'
**ચાંપલા-વેડા** પું., બ. વ. [જુઓ 'ચાંપલું' + 'વેડા.']
**ચાંપલાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંપલું' + ગુ. 'આશ' ત. પ્ર.] ચાંપલાપણું, ચાંપલાઈ
**ચાંપલિયો** પું. [જુઓ 'ચંપો'-દ્વારા 'ચાંપલો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચંપાનું ઝાડ. (પદ્યમાં.)
**ચાંપલું** વિ. [જુઓ 'ચાંપવું' દ્વારા.] પગના ચપટ પંજવાળું. (૨) (લા.) દોઢ-ડહાપણ કરનારું, ચિબાવલું
**ચાંપવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. चंप] દબાવવું, ચગદવું. (૨) તળાંસવું, ઓળાંસવું. (૩) (લા.) સળગાવવું. (૪) લાંચ આપવી. [**ચાંપી ઘાલવું** (રૂ. પ્ર.) ડામ દેવો. (૨) ખૂણામાં ઓસી દેવું. **ચાંપીને ખાવું** (રૂ. પ્ર.) ઠાંસીને ખાવું. **ચાંપીને ચાલવું** (રૂ. પ્ર.) ઝડપથી જવું. **ચાંપી દેવું, ચાંપી ના(-નાં)ખવું** (રૂ. પ્ર.) સળગાવી દેવું. **ગજવું ચાંપવું** (રૂ. પ્ર.) પૈસા કઢાવવા. **પૈસા ચાંપવા** (રૂ. પ્ર.) લાંચ આપવી]
**ચાંપાચાંપી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંપવું,'-દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] વારંવાર દબાવવું એ
**ચાંપાનેરી** વિ. [-'ચાંપાનેર' નગર જૂનું પાવાગઢ ઉપર અને નવું તળેટીમાં હતું + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ચાંપાનેરને લગતું, ચાંપાનેરમાંથી નીકળેલું, ચાંપાનેરનું [કૂંચી
**ચાંપી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંપ' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ચાવી,
**ચાંપું** ન. [સં. चम्पक- > પ્રા. चंपअ-] ચંપાનો છોડ કે ઝાડ. (૨) ચંપાનું ફૂલ. (૩) (લા.) માથામાં ચાક ઉપર ખોસવાનું એક ઘરેણું. (૪) નાકની વાળી. (૫) પાકેલા ફણસની અંદરની પેશી
**ચાંપેલ** ન. [જુઓ 'ચાંપું' + અપ. इल्ल પ્ર. દ્વારા] ચંપાનું તેલ
**ચાંપો**[1] પું. [સં. चम्पक- > પ્રા. चंपअ-] ચંપાનો છોડ કે ઝાડ
**ચાંપો**[2] પું. [જુઓ 'ચાંપવું + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] (લા.) પગના પંજાના તળિયાનો ભાગ. (૨) છીંડું, શેરી
**ચાંફલી** સ્ત્રી. નાનો ઝાંપો કે દરવાજો
**ચાંબડી** સ્ત્રી. જુઓ 'ચામડી.'
**ચાંબડું** ન. જુઓ 'ચામડું.' (નોંધ : 'ચામડ'-અંગને બદલે 'ચાંબડ-' અંગ પણ ચાલુ છે. ત્યાં ત્યાંના શબ્દ અહીં પણ લેવા.)
**ચાંબલ** ન. [જુઓ 'ચામ' દ્વારા.] ચામડાની મોટી બોખ
**ચાંભું** ન. ચાઠું, ચકામું, ચાંદું. (૨) ડાઘ, નિશાન
**ચાંલૈ(-લ્લૈ)યો** પું. [જુઓ 'ચાંલ્લો' + ગુ. 'ઐયો' ત. પ્ર.] બીજાને કપાળમાં ચાંલ્લા કરી જીવન-નિર્વાહ કરનારો બ્રાહ્મણ. (૨) કપાળે ચોડવાના ચાંલ્લા તૈયાર કરનારો કારીગર. (૩) ચાંદલાની રકમ આપીને મેળવેલો વર
**ચાંલ્લા-ખાતું** ન. [જુઓ 'ચાંલ્લો' + 'ખાતું.'] ચોપડામાં લગ્નાદિ પ્રસંગે આવેલા ચાંલ્લાની આવક બતાવતું ખાતું
**ચાંલ્લા-પટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચાંલ્લો' + 'પટી.'] (લા.) ગામલોક તરફથી લગ્ન-પ્રસંગે પટેલને મળતું નજરાણું
**ચાંલ્લા-વહેવાર** (-વે:વાર) પું. [જુઓ 'ચાંલ્લો' + 'વહેવાર.'] જુઓ 'ચાંદલા-વહેવાર.'
**ચાંલ્લા-વ્રત** ન. [જુઓ 'ચાંલ્લો' + સં.] કન્યાઓનું અમુક સ્ત્રીઓને ચાંદલા કર્યા પછી જમવું એ પ્રકારનું વ્રત

**ચાંલ્લૈયો** જુઓ 'ચાંલૈયો.'

**ચાંલ્લો** પું. [જુઓ 'ચાંદલો,' એનો ઉચ્ચારણ-ભેદ માત્ર] જુઓ 'ચાંદલો.' [-લ્લા રહેવા (-રે:વા) (રૂ. પ્ર.) દાળના કેટલાક દાણા ન પાકવા. -લ્લે ચોરવું (રૂ. પ્ર.) આધાર ઉપર રહેવું. (૨) ખોટ આવવી. ૦ અમર રહો (-રે:) (રૂ. પ્ર.) અખંડ સૌભાગ્ય થાઓ. ૦ કરવો (રૂ. પ્ર.) માંગલિક પ્રસંગે રોકડ ભેટ આપવી. (૨) સગપણ કરવું. (૩) નુકસાનમાં ઉતારવું. (૪) ડામ દેવો. ૦ ચો(-ચોં)ટવો (રૂ.પ્ર.) નુકસાન ભોગવવું. (૨) દંડ થવો. ૦ ચોઢ(-ઢ)વો (રૂ. પ્ર.) આર્થિક નુકસાન કરવું. (૨) આળ ચડાવવું. ૦ ભરવો (રૂ. પ્ર.) કન્યાના સ્વીકાર બદલ વરપક્ષને મોટી રકમ આપવી]

**ચાંસી** સ્ત્રી. તદ્દન નાની ભાખરી, ચાનકી

**ચિક(-ગ)ટાવવું** જુઓ 'ચીકટાવું'માં.

**ચિકન**[1] ન. [ફા. ચિકિન્] લૂગડા ઉપરનું ભરત-કામ, (૨) એવા ભરત-કામવાળું કાપડ

**ચિકન**[2] ન. એક જાતનું કાકડી જેવું ફળ

**ચિકન**[3] ન. [અં.] કૂકડીનું બચ્ચું

**ચિકન-કાકડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચિકન[2]' + 'કાકડી.'] એક જાતની કાકડી [કારીગર

**ચિકન-દોજ** વિ. [ફા.] લૂગડામાં ભરત-કામ કરનાર

**ચિકનદોજી** સ્ત્રી. [ફા.] ભરતકામ

**ચિકનિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ચિકન[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) વરણાગિયો માણસ

**ચિકરાસી** ન. લીંબડાની જાતનું એક ઝાડ [ચિકૂરિયો

**ચિકરિયું** ન. વડોદરા તરફ રમાતી એ નામની એક રમત.

**ચિકલવટ** પું. ભીંત અને પીઢિયાં વચ્ચેનું લાકડું

**ચિકવિદ** ન. એ નામનું એક જાતનું ઘાસ

**ચિકાખાઈ** સ્ત્રી. મેલ કાપનારી એક પ્રકારની વનસ્પતિ, શિકાકાઈ [ચીકટપણું

**ચિકાટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીકટ' દ્વારા.] ચીટકી રહેવાનો ગુણ,

**ચિકા(-ક્કા)ર** વિ., ક્રિ. વિ. [રવા.] તદ્દન કાંઠોકાંઠ ભરેલું, ઉપરની મર્યાદા સુધી પૂર્ણ

**ચિકારડું** ન. [રવા.] એ નામનું એક જંગલી નાનું પ્રાણી (મૃગ-જાતિ) [બૂમ પાડવી

**ચિકારવું,** અ. ક્રિ, [રવા.] ચિચિયારી મારવી, તીણી

**ચિકાશિ(-સિ)યું** વિ. [જુઓ 'ચીકાશ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] (લા.) ચીકાશ કરનારું, ચાપા-ચીપિયું

**ચિકિત્સક** વિ., પું. [સં.] ચિકિત્સા કરનાર, સારવાર કરનાર. (૨) વૈદ્ય, હકીમ, 'ફિઝિશિયન'. (૩) ઊંડી શોધખોળ કરનાર, સંશોધક, 'રિસર્ચ-સ્કૉલર'

**ચિકિત્સક-રોગશાસ્ત્રી** વિ. [સં., પું.] લોહી પેશાબ વગેરેની પરીક્ષા કરનાર ચિકિત્સક, 'પૅથૉલૉજિસ્ટ'

**ચિકિત્સન** ન. [સં.] જુઓ 'ચિકિત્સા.'

**ચિકિત્સનીય** વિ. [સં.] ચિકિત્સા કરવા-કરાવવા પાત્ર

**ચિકિત્સા** સ્ત્રી. [સં.] વૈદકીય સારવાર, 'ટ્રીટમેન્ટ' (વિ. ક.). (૨) ગુણદોષ પારખવાની શક્તિ. (૩) ઊંડી શોધ-ખોળ, 'રિસર્ચ.' (૪) (લા.) ટીકા, નિંદા, બદગોઈ

**ચિકિત્સા-ખોર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] ચિકિત્સા કરવાની ટેવવાળું, બદગોઈ કરવાની ટેવવાળું, ટીકા-ખોર

**ચિકિત્સા-ગૃહ** ન. [સં., પું. ન.] દરદીની સારવાર કરવાનું રુગ્ણાલય, ચિકિત્સાલય, 'ક્લિનિક' [પાપ. (જૈન.)

**ચિકિત્સા-દોષ** પું. [સં.] સાધુને આહાર લેતાં લાગતું એક

**ચિકિત્સાધીન** વિ. [+ સં. अधीन] ચિકિત્સાથી–સારવારથી કાબૂમાં આવે તેવું

**ચિકિત્સા-પત્ર** પું. [સં., ન.] વૈદ્ય હકીમ કે ડૉક્ટરે લખી આપેલો દવા વિશેનો પત્ર, 'પ્રિસ્ક્રિપ્શન'

**ચિકિત્સા-પદ્ધતિ** સ્ત્રી. [સં.] સારવાર વગેરેની રીત

**ચિકિત્સાલય** ન. [+ સં. आ-लय] જુઓ 'ચિકિત્સા-ગૃહ.'

**ચિકિત્સા-વિજ્ઞાન,** ન. **ચિકિત્સા-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] દરદીની સારવાર કેવી રીતે કરવી એનો ખ્યાલ આપતી વિદ્યા

**ચિકિત્સા-વિભાગ** પું. [સં.] હૉસ્પિટલનો એ વિભાગ કે જેમાં (નિદાન કરી) દરદીઓની સારવાર કરવામાં આવે છે

**ચિકિત્સા-વિષયક** વિ. [સં.] ચિકિત્સા–સારવારને લગતું

**ચિકિત્સા-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] જુઓ 'ચિકિત્સા-વિજ્ઞાન.' (૨) 'પૅથૉલૉજી (મ. ન.)

**ચિકિત્સા-સ્થાન** ન. [સં.] જુઓ 'ચિકિત્સા-ગૃહ.'

**ચિકિત્સિત** વિ. [સં.] જેની ચિકિત્સા કરવામાં આવી છે તેવું. (૨) અનેક હાથપ્રતોની મદદથી તૈયાર કરેલ ('વાચના' વગેરે), 'ક્રિટિકલ.' (૩) ન. વૈદું

**ચિકિત્સુ** વિ. [સં.] ચિકિત્સા કરનારું

**ચિકિત્સ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'ચિકિત્સનીય.'

**ચિકીર્ષક** વિ. [સં.] કરવાની ઇચ્છાવાળું, ચિકીર્ષુ

**ચિકીર્ષા** સ્ત્રી. [સં.] કરવાની ઇચ્છા કે વૃત્તિ

**ચિકીર્ષુ** વિ. [સં.] જુઓ 'ચિકીર્ષક.'

**ચિકુ(-કૂ)ર** પું. [સં.] માથાના મોવાળા

**ચિકુ(-કૂ)ર-પાશ** પું. [સં.] માથાના વાળનો બાંધેલો જથ્થો

**ચિકુ(-કૂ)રાવલિ(-લી,-ળિ,-ળી)** સ્ત્રી. [+ સં. आवलि, -ली] માથાના વાળની લટ

**ચિકુંડો** (ચિકુણ્ડો) પું એ નામનો મૂળાના જેવો છોડ (જેમાંથી ખાંડ બનાવાય છે.)

**ચિકૂટી** સ્ત્રી. [રવા.] ચપટી વગાડવી એ

**ચિકૂર** જુઓ 'ચિકુર.'

**ચિકૂરાવલિ(-લી,-ળિ,-ળી)** જુઓ 'ચિકુરાવલિ.'

**ચિકૂરિયો** પું. જુઓ 'ચિકરિયું.'

**ચિકોટી** સ્ત્રી. [હિં.] પહોંચાની પકડ

**ચિકોર**[1] પું. [જુઓ 'ચીકણું' દ્વારા.] સોનાના ઘાટને રેવવા માટે વપરાતી ખાસ જાતની ચીકણી ચીજ (અડદની દાળ અને ટંકણખારની બનાવેલી)

**ચિકોર**[2] (-ડ્ય), -ડી સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીકણું' દ્વારા.] (સોની લોકોના કામમાં આવતું) મેથીનું ઉકાળેલું પાણી

**ચિકોતરો** પું. એ નામનું એક પક્ષી

**ચિકોરવું** સ. ક્રિ. [રવા.] વારંવાર યાદ આપવું. **ચિકોરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. ચિકોરાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.

**ચિકોરાવવું, ચિકોરાવું** જુઓ 'ચિકોરવું'માં.

**ચિકોરી** સ્ત્રી. એક વનસ્પતિ. (૨) ખુંદદાણામાં પીસી

વાપરવામાં આવતું એક વૃક્ષનું મૂળિયું
ચિકોડું ન. પંડોળું (એક શાક)
ચિક્કટ વિ. જુઓ 'ચીકટ.'
ચિક્કટ-તા વિ. [+ સં., ત. પ્ર.] ચીકટ હોવાપણું
ચિક્કણ વિ. [સં.] ચીકણું, ચીકટ
ચિક્કાઈ સ્ત્રી. એ નામની એક વેલ
ચિક્કાર જુઓ 'ચિકાર.'
ચિક્ખ(-ખ્ખ)લ, ચિખલ પું. [દે. પ્રા. चिक्खल्ल] કાદવ, કીચડ, પંક, ચીખલ. (૨) કમાવેલો ચૂનો
ચિખુરવાઈ સ્ત્રી. નકામા છોડ કાઢી નાખવા માટેનું મહેનતાણું
ચિખ્ખલ જુઓ 'ચિક્ખલ.'
ચિગટાવવું જુઓ 'ચીકટાવું'માં.
ચિગોટી સ્ત્રી. માથે મોઢે ઓઢીને સૂઈ જવું એ, સોડ
ચિચપોકલી સ્ત્રી. સ્ત્રીની જનનેંદ્રિય
ચિચરટી સ્ત્રી. બોચી, ડોક, ગળચી
ચિચરવટી[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ચિચરવટો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] તીખી કે ઠંડી વસ્તુ ખાતાં પીતાં થતો ચચરાટ. (૨) (લા.) ગભરાટ, મૂંઝવણ. (૩) ધ્રાસકો, ફાળ. (૪) પ્રીતિનો જુસ્સો
ચિચરવટી[2] સ્ત્રી. સાંકડો અને ગંદવાડવાળો રસ્તો
ચિચરવટો[1] પું. [રવા.] જુઓ 'ચિચરવટી.[1]'
ચિચરવટો[2] પું. ધનુષ, કામઠું [(૩) પિચકારી
ચિચરૂકો પું. [રવા.] હીંચકો. (૨) ચકડોળ (રમતનો).
ચિચવાટ પું. [જુઓ 'ચીચવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] તમરાં વગેરેનો અવાજ
ચિચવાવવું[1] જુઓ 'ચીચવાવું'માં.
ચિચવાવવું[2] જુઓ 'ચીચવું'માં.
ચિચાડી સ્ત્રી. [રવા.] ચીસ, બૂમ. (૨) પંક્તિ, હાર, હરોળ
ચિચાવવું, ચિચાવું જુઓ 'ચીચવું'માં.
ચિચાંડો પું. એ નામની એક વનસ્પતિ
ચિચિણી સ્ત્રી. [સં. चिञ्चा દ્વારા] આંબલીનું ઝાડ
ચિચિંડ (ચિચિણ્ડ) ન. [સં.] પંડોળું
ચિચૂકો[1](-ડો) પું. [રવા.] ચિચોડો, કોલુ. (૨) નાનો ચકડોળ, રમતનું એવું સાધન. (૩) પાવો, સિસોટી [કાકચો
ચિચૂકો[2] પું. [જુઓ चिञ्चा] આંબલીનો ઠળિયો, આંબલિયો,
ચિચૂડું વિ. ક્ચુપચુ મનવાળું
ચિચૂડો જુઓ 'ચિચૂકો.[1]'
ચિચોડિયું ન. [રવા.] ગળાની ઘાંટી, હૈડિયો
ચિચોડું ન. એક જાતના વેલાનું શાકનું ફળ
ચિચોડો[1] પું. [રવા.] જુઓ 'ચિચૂકો.[1]'. (૨) કલાઈ વગેરે ધાતુનું રમકડું. (૩) હાલારમાં રમાતી એ નામની એક રમત
ચિચોડો[2] પું. [સં. चिञ्चा દ્વારા] જુઓ 'ચિચૂકો.[2]' (૨) એ નામનું એક શાક કે તરકારી
ચિચ્છક્તિ સ્ત્રી. [સં. चित् + शक्ति, સંધિથી] ચેતન પ્રાણીઓની ચેતન્યરૂપ શક્તિ. (૨) પરમાત્માની સર્વમાં રહેલી પ્રતિનિધિરૂપ ચેતન્ય-શક્તિ. (૩) માનસિક શક્તિ, 'મેન્ટલ એનર્જી' (કે. હ.) [અસર
ચિચ્છાયા સ્ત્રી. [સં. चित् + छाया, સંધિથી] ચિત્-શક્તિની
ચિચ્છાયાપત્તિ સ્ત્રી. [+ સં. आपत्ति] ચેતન્યમાં બુદ્ધિ વગેરેના પ્રતિબિંબની પ્રાપ્તિ. (સંખ્યા.). (૨) બુદ્ધિ વગેરેમાં ચેતન્યના પ્રતિબિંબની પ્રાપ્તિ
ચિચ્છાસ્ત્ર ન. [સં. चित् + शास्त्र, સંધિથી] ચેતન્ય સ્વરૂપનો ખ્યાલ આપતું શાસ્ત્ર કે વિદ્યા, ચિદ્વિદ્યા
ચિચ્છિરા સ્ત્રી. [સં. चित् + शिरा, સંધિથી] ચેતન્યવાળી બારીક નસ, જ્ઞાનતંતુ, 'નર્વ' (કે. હ.)
ચિચ્છિરા-કૃત વિ. [સં.] ચિચ્છિરાને લગતું, 'નર્વસ'
ચિચ્છિરા-ગત વિ. [સં.] જુઓ 'ચિચ્છિરા-કૃત.' (કે. હ.)
ચિંઝલ સ્ત્રી. [અં] ટાંકણું. (૨) વીંધણું, છીણું
ચિટ સ્ત્રી. [અં.] ચિઠ્ઠી
ચિટણી(-ની)સ પું. [મરા.] અવલ કારકુન, શિરસ્તેદાર. (૨) ખાનગી મંત્રી કે સચિવ. (૩) પત્રવ્યવહાર કરનારો કારકુન
ચિટણી(-ની)સી સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ચિટણીસનું કામકાજ
ચિટ-ફંડ (-ફણ્ડ) પું. [અં.] લોકો પાસેથી રકમ જમા લઈ સુરતીને પ્રકારે ઇનામ આપવાની યોજના
ચિટ્ટકી સ્ત્રી. ચીમટી, ચીટિયો. (૨) આંગળીની ટીચકી. (૩) પગનાં આંગળામાં પહેરવાનો કરડો. (૪) લૂગડાંનો ગાંઠ વાળેલો ભાગ. (૫) મૂઠી
ચિટોડી સ્ત્રી. નાનો ચીટિયો
ચિટ્ઠી-(-ઠ્ઠી) સ્ત્રી. કાગળ ઉપર લખેલી ચબરકી, ટૂંકો પત્ર. [૦ આપવી (રૂ.પ્ર.) ભલામણપત્ર લખી આપવો. ૦ આવવી, (રૂ.પ્ર.) માઠા સમાચાર આપવા. ૦ કાઢવી, ૦ નાં(-નાં)ખવી ૦ મૂકવી (રૂ. પ્ર.) કાગળ ઉપર ચોક્કસ નિશાન કરી કોઈને સંદેશો કે એવું કાંઈ સૂચવવું. ૦નો ચાકર (રૂ. પ્ર.) કહ્યા પ્રમાણે માત્ર કરનાર ૦ ફાટવી, ૦ ફાટી જવી (રૂ.પ્ર.) મોતનો પેગામ આવવો. (૨) કુંવારી કન્યા મરી જવી]
ચિટ્ઠી(-ઠ્ઠી)-ચપાટી સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ચપાટી.'] લખેલો સંદેશો, ચિઠ્ઠીરૂપ કાગળ
ચિટ્ઠી(-ઠ્ઠી)-દોરો પું. [જુઓ 'ચિઠ્ઠી' + 'દોરો.'] ભૂત પિશાચ વગેરેનો વળગાળ કે એવો વહેમ દૂર કરવા બાંધવામાં આવતો મંત્ર કે યંત્રવાળો કાગળ બાંધ્યો હોય તેવો દોરો
ચિટ્ઠી(-ઠ્ઠી)-પતરી સ્ત્રી. [+ સં. पत्री નો અર્વા. તદ્ભવ], ચિટ્ઠી(-ઠ્ઠી)-પત્રી સ્ત્રી. [+ સં.] જુઓ 'ચિટ્ઠી-ચપાટી.'
ચિડ(-ઢ)કણું વિ. [જુઓ 'ચિડા(-ઢા)વું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર., વચ્ચે 'ક' નો પ્રક્ષેપ] ચીડિયા સ્વભાવનું
ચિડ(-ઢ)વણી સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીડ(-ઢ)વવું' + ગુ. 'અણી' કૃ.પ્ર.] સામાને ચીડવવાની ક્રિયા
ચિડા(-ઢા)ઉ વિ. [જુઓ 'ચિડા(-ઢા)વું' + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] ચિડાયા કરનારું, ચિડિયેલ ચીડિયા સ્વભાવનું
ચિડા(-ઢા)વું અ.ક્રિ. [જુઓ 'ચીડ,-ઢ' ના.ધા.] ચીડ બતાવવી, અભાવ કે અણગમાની લાગણી બતાવવી. (૨) નારાજી બતાવવી. (૩) ગુસ્સે થવું. ચીડ(-ઢ)વાવું ભાવે., ક્રિ. ચીડ(-ઢ)વવું પ્રે., સ. ક્રિ.
ચિડિ(-ઢિ)ય(-યે)લ વિ. [જુઓ 'ચીડિ(-ઢિ)યું' + ગુ. 'એલ' ભૂ. કૃ. પ્ર.] ચિડાવાના સ્વભાવવાળું, વારંવાર ચિડાયા કરતું
ચિઢાણું વિ. સાફ ન થઈ શકે તેવું મેલું અને ચીકણું થઈ ગયેલું. (૨) (લા.) ગંધ મારતું

**ચિણકૂલું** વિ. તદ્દન નાનું, ટિણકૂલું [ઝીલવા મુકાતું વાસણ
**ચિણિયારું** ન. [ચરો.] ઝમતી માટલી કે માટલા નીચે પાણી
**ચિણગારી** જુઓ 'ચિનગારી.'
**ચિણગારો** જુઓ 'ચિનગારો.'
**ચિણગી** જુઓ 'ચિનગી.'
**ચિણગો** જુઓ 'ચિનગો.'
**ચિણાવવું, ચિણાવું** જુઓ 'ચીણવું'માં. [નામનો એક છોડ
**ચિણાક-ચીભડી** સ્ત્રી. [રવા. + જુઓ 'ચીભડી.'] (લા.) એ
**ચિણિ** પું. [રવ.] તમરાંના જેવો એક ધ્વનિ
**ચિણોટી** સ્ત્રી. ચીપટી, ચીમટો
**ચિત્** સ્ત્રી. [સં.] સૃષ્ટિમાંનું ચેતન તત્ત્વ કે શક્તિ. (૨) પરમાત્માનું ચેતનાત્મક એક સ્વરૂપ
**ચિત** ન. [સં. चित्त] જુઓ 'ચિત્ત.' રૂઢિ પ્રયોગો પણ ત્યાં જુઓ.
**ચિત-ચોર** પું. [સં. चित्त-चोर] મનનું હરણ કરનાર
**ચિતડું** ન. [જુઓ સં. चित्त દ્વારા + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ચિત્ત, હૃદય, મન, અંતઃકરણ. (પદ્યમાં.)
**ચિતણિયો** પું. [સં. चित्रण > પ્રા. चित्तण દ્વારા + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ધાતુના ઘાટ ઉપર ચિત્ર ચીતરનારો કારીગર
**ચિતપાવન** પું. [મરા.] મહારાષ્ટ્રના બ્રાહ્મણોની એક જાત અને એનો પુરુષ, ચિત્પાવન. (સંજ્ઞા.)
**ચિત-ભંગ** (-ભઙ્ગ) પું. [જુઓ चित्त દ્વારા + સં.] ચિત્તનું ભાંગી પડવું એ. (૨) વિ. ભાંગી પડેલા ચિત્તવાળું, મનથી હારી ગયેલું [(૨) વિ. ગાંડું થઈ ગયેલું, ઘેલું
**ચિત-ભ્રમ** પું. [જુઓ चित्त દ્વારા + સં.] ચિત્તભ્રમ, ગાંડપણ.
**ચિતરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીતર' + ગુ. 'ડું' ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કુંભારની વાસણ ઉપર ચિત્રકામ કરવાની પીંછી
**ચિતરણ** ન. [સં. चित्रण, અર્વા. તદ્ભવ] ચિત્રણ, ચિત્રકામ, ચિતરામણ
**ચિતરામણ** ન., -ણી સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીતરવું' + ગુ. 'આમણ, -ણી' કૃ. પ્ર.] ચીતરવાની ક્રિયા, ચિત્રણ. (૨) ચીતરવાનું મહેનતાણું.
**ચિતરાવવું** જુઓ 'ચીતરવું'માં.
**ચિતલ-કંદ**(-કન્દ) પું. [અસ્પષ્ટ + સં.] એ નામનો એક કંદ
**ચિતવાવવું** જુઓ 'ચીતવવું'માં.
**ચિતા** સ્ત્રી. [સં.] મડદું બાળવાને માટે કરવામાં આવતી લાકડાં છાણાં વગેરેની માંડણી, ચેહ. [૦ ખડકવી (રૂ. પ્ર.) ચિતા ગોઠવવી] [ચેહનો અગ્નિ
**ચિતાગ્નિ** પું. [+ સં. अग्नि], **ચિતાનલ** પું. [+ સં. अनल]
**ચિતા-પિંડ** (-પિણ્ડ) પું. [સં.] મડદું સળગાવતી વેળા તેમજ સળગી રહ્યા પછી હિંદુઓમાં ચિતા ઉપર મૂકવામાં આવતો મુખ્યત્વે ઘઉંના લોટનો ગોળવો
**ચિતા-ભસ્મ** સ્ત્રી. [સં., ન.] ચિતા બળી ગયા પછી રહેતી રાખ
**ચિતા-ભૂમિ** સ્ત્રી. [સં.] જ્યાં મડદાં બાળવામાં આવતાં હોય તે જમીન, સ્મશાન, મસાણ
**ચિતાર** પું. [સં. चित्राकार > પ્રા. चित्तार] કોઈ પણ વસ્તુનો નજરે પડતો આકાર કે ઘાટ, દેખાવ. (૨) (લા.) હૂબહૂ વર્ણન, અસલ મુજબનો અહેવાલ, (૩) રૂપરેખા, 'બ્લ્યૂ પ્રિન્ટ'
**ચિતારા-વાડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચિતારો' + 'વાડ.[૨]'] ચિતારા લોકોને રહેવાનો મહોલ્લો
**ચિતારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચિતારો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચિત્રકારની સ્ત્રી. (૨) ચિત્રકામ કરનારી સ્ત્રી
**ચિતારો** પું. [સં. चित्रकारक- > પ્રા. चित्तारअ-] ચિત્ર ચીતરવાનો ધંધો કરનાર કલાકાર, ચિત્રકાર, 'પેઇન્ટર'
**ચિતારોહણ** ન. [સં. चिता + आ-रोहण] ચિતા ઉપર ચડવું એ (મરેલા પતિ પાછળ સ્ત્રી સતી થતી એ સમયની ક્રિયા)
**ચિતાવિયો** પું. આછો કાપો, લિસોટિયો, લીસોટો
**ચિતા-સ્નાન** ન. [સં.] (લા.) અગ્નિમાં બળી મરવું એ. (૨) ભારે દુઃખ કે આપત્તિમાંથી પસાર થવું એ
**ચિતાળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. બળતણ માટેનો લાકડાનો કરેલો ચોરો કે ફાડિયું, કમઠાળ [પડી રહેનારું, આળસુ
**ચિતાંગ** (ચિતાઙ્ગ) વિ. [જુઓ चिता + अङ्ग] (લા.) આળસથી
**ચિતિ[૧]** સ્ત્રી. [સં.] ચૈતન્ય, ચિત્શક્તિ. (૨) જ્ઞાન, સમઝ
**ચિતિ[૨]** સ્ત્રી. જુઓ 'ચિતા.'
**ચિતોડ** ન. [સં. चित्रकूट > પ્રા. चित्तऊड] મેવાડની જૂના સમયની ડુંગર ઉપરની રાજધાનીનું નગર. (સંજ્ઞા.)
**ચિત્કરણ** ન. [સં.] ચૈતન્યરૂપ ઇંદ્રિય. (૨) તંતુચક્ર. શિરાઓનું કાર્ય, 'નર્વસ સિસ્ટમ' [(કે. હ.)
**ચિત્કરણ-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [સં.] જુઓ 'ચિત્કરણ(૨)'
**ચિત્કરણ-બલ**(-ળ) ન. [સં.] માનસિક શક્તિ, 'નર્વસ એનર્જી' (કે. હ.) [સારસી
**ચિત્કાર** પું. [સં.] દુઃખની ચીસ. (૨) હાથીનો અવાજ,
**ચિત્ત** ન. [સં.] અંતઃકરણ, હૃદય, મન. (૨) (લા.) લક્ષ, ધ્યાન. [૦ આપવું, ૦ ઘાલવું, ૦ ચોટાડવું, ૦ દેવું, ૦ પરોવવું, ૦ લગાડવું (રૂ.પ્ર.) બરોબર ધ્યાન આપવું. ૦ ચોરવું (રૂ. પ્ર.) ચિત્તને લગનીવાળું કરી લેવું. ૦ ઠેકાણે રાખવું (રૂ. પ્ર.) ચિત્ત વિચલિત ન થાય એમ કરવું. ૦ ઠેકાણે હોવું (રૂ. પ્ર.) ચિત્તની સ્થિરતા હોવી. એકચિત્ત થવું (રૂ. પ્ર.) ચિત્તની એકાગ્રતા કરવી. એક ચિત્તથી (રૂ. પ્ર.) ધ્યાનપૂર્વક]
**ચિત્ત-ક્લેશ** પું. [સં.] દિલમાં થતી કોચવણી
**ચિત્ત-ક્ષેપ** પું. [સં.] ચિત્તની અવ્યવસ્થા, મનમાં થતો ખળભળાટ, અજંપો, મનની વ્યગ્રતા, 'ન્યુરોસિસ'
**ચિત્ત-ક્ષોભ** પું. [સં.] જુઓ 'ચિત્ત-ક્ષેપ;' 'ન્યુરોસિસ' (દ. કા. શા.), 'ઇમોશન' (ર. મ.)
**ચિત્ત-ગત** વિ. [સં.] મનમાં રહેલું
**ચિત્ત-ચોર** પું. [સં.] જુઓ 'ચિત-ચોર.'
**ચિત્ત-દશા** સ્ત્રી. [સં.] મનની હાલત
**ચિત્ત-દાહ** પું. [સં.] ચિત્તમાં થતી બળતરા, પ્રબળ ચિંતા
**ચિત્ત-નાશ** પું. [સં.] વિચાર શક્તિનો લોપ
**ચિત્ત-નિરોધ** પું. [સં.] ચિત્તની ચંચલતાને કાબૂમાં રાખવાની ક્રિયા, મન ઉપરનો કાબૂ [સિસ' (ભૂ. ગો.)
**ચિત્ત-પૃથક્કરણ** ન. [સં.] માનસ-પૃથક્કિયા, 'સાઇકો-એનેલિ-
**ચિત્ત-પ્રલય** પું. [સં.] આત્મા અને મનનો એકાત્મભાવ, સમાધિ. (યોગ.) [મનનું પ્રસન્ન હોવાપણું
**ચિત્ત-પ્રસન્નતા** સ્ત્રી., **ચિત્ત-પ્રસાદ** પું. [સં.] ચિત્તનો રાજીપો,
**ચિત્ત-પ્રસાદન** ન. [સં.] ચિત્તનો એક સંસ્કાર - ચિત્તમાં સાત્ત્વિક

ભાવનો પ્રાદુર્ભાવ. (યોગ.)

**ચિત્ત-ભંગ** (ભઙ્ગ) પું., વિ. [સં.] જુઓ 'ચિત-ભંગ.'

**ચિત્ત-ભૂમિ** સ્ત્રી. [સં.] મનની એક ખાસ પ્રકારની સ્થિતિ. (યોગ.)

**ચિત્ત-ભ્રમ** પું. [સં.] જુઓ 'ચિત્ત-ક્ષેપ.' 'સાઇકોસિસ' (ભૂ. ગો.) (૨) વિ. ગાંડું, ચિતભ્રમ

**ચિત્ત-ભ્રાંતિ** (-ભ્રાન્તિ) સ્ત્રી. [સં.] ચિત્ત-ભ્રમ, 'સાઇકોસિસ'

**ચિત્ત-યુક્તતા** સ્ત્રી. [સં.] ચિત્તનું ઠેકાણે હોવું એ વિચારશક્તિ હોવી એ [કરનારું, મન ઠેકાણે છે તેવું

**ચિત્ત-વાન** વિ. [સં. चित्त-वान् પું.] (લા.) વિચારી કામ

**ચિત્ત-વિકૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] મનનો વિકાર, ચિત્ત-ભ્રમ, દીવાનાપણું

**ચિત્ત-વિક્ષેપ** પું. [સં.] જુઓ 'ચિત-ક્ષેપ.'

**ચિત્ત-વિભ્રમ** પું. [સં.] જુઓ 'ચિત-ભ્રમ(૧).'

**ચિત્ત-વિભ્રંશ** (-ભ્રંશ) પું. [સં.] ચિત્તનું સર્વ રીતે ભાંગી પડવું એ. (૨) સંપૂર્ણ ગાંડપણ

**ચિત્ત-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ચિત્તનું વલણ, મનોવૃત્તિ

**ચિત્ત-વેધક** વિ. [સં.] ચિત્તને પ્રબળ અસર કરનારું, હૃદય-ભેદક

**ચિત્ત-વ્યાપાર** પું. [સં.] મનની પ્રવૃત્તિ, ચિત્તની હિલચાલ, મનો-વ્યાપાર

**ચિત્ત-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] ચિત્તની અનેક પ્રકારની હિલચાલનો વિચાર આપતું શાસ્ત્ર, મનોવિજ્ઞાન, 'સાઇકોલૉજી' (પ્રા. વિ.)

**ચિત્તશાસ્ત્રી** પું. [સં.] માનસશાસ્ત્રી, મનોવૈજ્ઞાનિક

**ચિત્ત-શુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] ચિત્તની નિર્મળતા, અતઃકરણની સ્વચ્છતા, ચિત્તમાં કોઈ પણ પ્રકારના હલકા વિચારોનો દરેક રીતે અભાવ

**ચિત્ત-સમાધાન** ન. [સં.] ચિત્તમાં ઊઠેલી શંકાઓ કે બીજી વિકૃતિઓનો ખુલાસો મળતાં અનુભવાતી સ્વસ્થતા, મનનો સંતોષ

**ચિત્ત-સંયમી** (-સંયમી) વિ. [સં., પું.] ચિત્તમાં સંયમ રાખનારું

**ચિત્ત-સૂનું** વિ. [સં. ચિત્ત+જુઓ 'સૂનું.'] જેનામાં વિચારશક્તિ સર્વ રીતે નથી રહી તેવું, શૂન્ય મનવાળું, શૂન્ય-ચિત્ત

**ચિત્ત-સ્થૈર્ય** ન. [સં.] ચિત્તની સ્થિરતા, દૃઢ હૃદય

**ચિત્ત-હર, ચિત્તહારક** વિ. [સં.], **ચિત્ત-હારી** વિ. [સં., પું.] મનોહર

**ચિત્ત-હીન** વિ. [સં.] જેની વિચારશક્તિ કે સહાનુભૂતિ બતાવવાની શક્તિ નાશ પામી ગઈ છે તેવું, હૃદય-હીન

**ચિત્તળ**[1] ન. [સં. चित्र-ल > પ્રા. चित्तल] શરીર ઉપર ટપકાં ટપકાં હોય તેવી હરણની એક જાત. (૨) (-ળ્ય) સ્ત્રી. અજગરની જાતનું એક પ્રાણી

**ચિત્તળ**[2] ન. રાજકોટ જિલ્લાનું એક ગામ. (સંજ્ઞા.) [૦ના પાદ(-ઘ)ર જેવું (રૂ.પ્ર.) (એ ગામ પાસે વનસ્પતિનો અભાવ હોઈ) સફાચટ મેદાન [(કે. હ.)

**ચિત્તંત્ર** (ચિત્તન્ત્ર) ન. [સં.] માનસ-યંત્ર, 'નર્વસ-એપેરેટસ'

**ચિત્તાકર્ષક** વિ. [સં. चित्त + आ-कर्षक] ચિત્તને ખેંચનારું, મનોહર, 'પિક્ચરસ્ક' (દ. બા.)

**ચિત્તાનુરૂપ** વિ. [સં. चित्त + अनुरूप] ચિત્તને બંધ બેસે તેવું, ચિત્તને-મનને ગમતું [પૃથક્કરણ.'

**ચિત્તાવગાહન** ન. [સં. चित्त + अव-गाहन] જુઓ 'ચિત-

**ચિત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] વિચારશક્તિ. (૩) સમઝ. (૩) ખ્યાલ

**ચિત્તી** સ્ત્રી. કુંભારના ચાકડામાંનું ધાર પાસેનું કાણું કે જેમાં ડાંડી નાખી ફેરવે છે. (૨) (લા.) નિશાની, ચિહ્ન. (૩) ફૂગ. [૦ ખાવી (રૂ. પ્ર.) ફૂગ વળવી]

**ચિત્તી-કૃત** વિ. [સં.] જેમાં ચિત્ત પરોવવામાં આવ્યું છે તેવું, મન ઉપર લીધેલું

**ચિત્તી-દાર** વિ. [જુઓ 'ચિત્તી' + ફા. પ્રત્યય] નિશાનવાળું

**ચિત્તૈક્ય** ન. [જુઓ चित्त + ऐक्य] બે ચિત્તોની એકરૂપતા, બેના તદ્દન સરખા વિચાર હોવાપણું

**ચિત્તો** પું. [સં. चित्रक- > પ્રા. चित्तअ-] પીળી ચામડાનું વાઘ-દીપડાની જાતનું એક તીક્ષ્ણ હિંસ્ર પ્રાણી

**ચિત્તોદ્રેક** પું. [સં. चित्त + उद्रेक] ચિત્તમાં આવતો ઉછાળો, ઊલટ, ઉત્સાહ

**ચિત્તોદ્વેગ** પું. [ સં. चित्त + उद्वेग ] મનનો સંતાપ

**ચિત્પાવન** જુઓ 'ચિતપાવન.'

**ચિત્ર** વિ. [સં.] જુદી જુદી ભાતવાળું, ભાતીગર. (૨) રંગ-બેરંગી. (૩) આશ્ચર્ય ઉત્પન્ન કરે તેવું, નવાઈ ઉપજાવે તેવું. (૪) ન. કલમ અથવા પીંછીથી કોઈ પણ સપાટી ઉપર વિકસાવેલો ઘાટ, ચિતરામણ, છબી, પ્રતિકૃતિ, 'ઇમેજ' (મ. ન.), 'પિક્ચર.' (૫) જેમાં શબ્દોના સ્વરૂપ – અક્ષરોના સ્વરૂપની કર્ણરમ્ય એવી આયોજના છે તેવું કાવ્ય. (કાવ્ય.) (૬) જુઓ 'ચિત્રાલંકાર.' (કાવ્ય.) [૦ ઊભું કરવું, ૦ ખડું કરવું (રૂ. પ્ર.) આબેહૂબ વર્ણન કરવું, હૂબહૂ ચિતાર આપવો. ૦ કાઢવું, ૦ ચીતરવું, દોરવું, ૦ પાડવું (રૂ. પ્ર.) પ્રતિકૃતિ ઊભી કરવી, ચીતરવું ]

**ચિત્રક** પું. [સં.] ચિતારો. (૨) ચિત્તો. (૩) ચિત્તળ જાતનો સર્પ. (૪) એ નામની એક વનસ્પતિ. (૫) અજ્ઞાત ચિહ્ન, 'અન-નોન સાઇન.' (ગ.)

**ચિત્ર-કથા** સ્ત્રી. [સં.] ચીતરેલાં ચિત્રોના રૂપમાં બતાવવામાં આવતી વાર્તા, ચિત્ર-વાર્તા. (૨) ચલ-ચિત્ર, 'સિનેમા'

**ચિત્ર-કર્મ** ન. [સં.] ચીતરવાનું કામ, ચિતરામણ કરવું એ

**ચિત્ર-કલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] ચિત્રો ચીતરવાની કળા, આ-લેખન-વિદ્યા

**ચિત્ર-કંઠ** (-કણ્ઠ) ન. [સં., પું.] કબૂતર

**ચિત્ર-કંઠી** (-કણ્ઠી) સ્ત્રી. [સં.] કબૂતરની માદા

**ચિત્ર-કામ** ન. [સં. चित्र + ગુ. 'કામ[2]'] જુઓ 'ચિત્ર-કર્મ,' 'ડ્રોઇંગ' (કે. પ્રા.) ['પેઇન્ટર'

**ચિત્ર-કાર** પું. [સં.] ચિત્ર ચીતરનારો કલાકાર, ચિતારો,

**ચિત્ર-કાવ્ય** ન. [સં.] જુઓ 'ચિત્ર(૫).'

**ચિત્ર-કૂટ** પું. [સં.] ઉત્તરપ્રદેશનો એક પ્રાચીન કાલથી જાણીતો પર્વત. (સંજ્ઞા.)

**ચિત્ર-કૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] ચીતરવામાં આવેલી છબી, આ-લેખન

**ચિત્ર-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] કપાળમાં ચાંદલો પિયળ વગેરે કરવાની સ્ત્રીની એક ક્રિયા

**ચિત્ર-ગત** વિ. [સં.] ચિત્રમાં ચીતરવામાં આવેલું, ચિત્રમાં રહેલું

**ચિત્ર-ગર્દભ** પું. [સં.] શરીરે પટાવાળું ઘોડાની જાતનું એક પ્રાણી, 'ઝિબ્રા'

**ચિત્ર-ગુચ્છ** પું. [સં.] ચિત્રોનો સમૂહ, ચિત્રપોથી, 'આલ્બમ'

**ચિત્રગુપ્ત** પું. [સં.] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે યમના દરબારમાં જીવોનાં પાપપુણ્યોની નોંધ રાખનારો એક અધિકારી. (૨) ગુપ્તચર, 'ડિટેક્ટિવ' (દ. બા.)

**ચિત્ર-ગૃહ** ન. [સં., પું., ન.] ચિત્રશાળા, 'પિક્ચર ગૅલેરી.' (૨) સિનેમા-ગૃહ ['આલ્બમ'

**ચિત્ર-ગ્રંથ** (-ગ્રન્થ) પું. [સં.] ચિત્રોનો ચોપડો, ચિત્ર-ગુચ્છ,

**ચિત્ર-ગ્રીવ** ન. [સં. પું.] કબૂતર, ચિત્ર-કંઠ [(ર. મ.)

**ચિત્ર ચિહ્ન** ન. [સં.] જુઓ 'ચિત્ર-લિપિ,' 'હિયરોગ્લીફિક્સ'

**ચિત્રજી** ન., બ. વ. [સં. चित्र ન. + 'જી' માનવાચક] સેવામાં ભગવાનનું પધરાવેલું ચિત્ર. (પુષ્ટિ.) [આલેખન

**ચિત્રણ**, ૦ કાર્ય ન., **ચિત્રણા** સ્ત્રી. [સં.] ચીતરવાની ક્રિયા,

**ચિત્રણિયો** પું. [સં. चित्रण + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચિત્રકામ કરનારો, ચિતારો

**ચિત્ર-દર્શન** ન. [સં.] ચીતરેલાં ચિત્રો કે ચિત્ર-પટ જોવાની ક્રિયા

**ચિત્ર-નિર્માણ** ન. [સં.] જુઓ 'ચિત્ર-કર્મ' (ર.અ.મ.)

**ચિત્ર-નૃત્ય** ન. [સં.] નૃત્ય કરતી વખતે પગના પંજાથી જમીન ઉપર કોઈ આકાર ઊઠી આવે તેવું નૃત્ય

**ચિત્ર-પટ** પું. [સં.] ચીતરેલાં ચિત્રોનું ઓળિયું, ચિત્રોનો વીંટો. (૨) ન. સફેદ પડદા ઉપર બતાવવામાં આવતી ચિત્રકથા, 'સિનેમા'ની ફિલ્મ

**ચિત્ર-પદ્ધતિ** સ્ત્રી. [સં.] ચિત્ર ચીતરવાની ચોક્કસ પ્રકારની રીત, 'આઇડિયોગ્રામ' (ના. દ. પટેલ)

**ચિત્ર-પલ્લવી** સ્ત્રી. [સં.] ચિત્રો દ્વારા વાતચીત કરવાની પદ્ધતિ. (૨) ચિત્ર-લિપિ, 'હિયરોગ્લીફિક્સ' (મ.ર.)

**ચિત્ર-પાટી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'પાટી.'] ચિત્ર ચીતરવાનું પાટિયું. (૨) પાટિયા પરનું ચિતરામણ, 'બોર્ડ-ડ્રૉઇંગ'

**ચિત્રપોથી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'પોથી.'] છબીઓનો ગ્રંથ, ચિત્ર-ગ્રંથ, 'આલ્બમ' (મ.ન.)

**ચિત્ર-પ્રેષણ** ન. [સં.] રેડિયો દ્વારા એક સ્થળેથી દૂરનાં સ્થળોએ ચિત્ર મોકલવાની ક્રિયા, 'ટેલિવિઝન'

**ચિત્ર-ફલક** ન. [સં.] જુઓ 'ચિત્ર-પાટી.' (૨) સચિત્ર ઓળિયું

**ચિત્ર-બંધ** (-બન્ધ) પું. [સં.] ચિત્રના આકારમાં વર્ણોની ચોક્કસ પ્રકારની કાવ્ય-રચના. (કાવ્ય.)

**ચિત્ર-ભવન** ન. [સં.] ચિત્રોનું સંગ્રહાલય, 'પિક્ચર ગૅલેરી'

**ચિત્રમય** વિ. [સં.] ચિત્રોથી ભરપૂર, સચિત્ર [જનકપણું

**ચિત્રમય-તા** સ્ત્રી. [સં.] સચિત્રપણું. (૨) વિચિત્રતા, આશ્ચર્ય-

**ચિત્ર-મંજૂષા** (-મઞ્જૂષા) સ્ત્રી. [સં.] ચિત્રોની પેટી

**ચિત્ર-મંદિર** (-મન્દિર) ન. [સં.] જુઓ 'ચિત્ર-શાલા.'

**ચિત્ર-માલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ચિત્રાવલિ.'

**ચિત્ર-મૃગ** પું., ન. [સં.,પું.] શરીરે ટપકાં ટપકાંવાળું હરણ

**ચિત્રયોધી** પું. [સં.] અનેક હથિયારોથી અનેક રીતે યુદ્ધ કરનાર યોદ્ધો

**ચિત્ર-રચના** સ્ત્રી. [સં.] ચિત્રણ, ચિત્ર-કામ [બેરંગી

**ચિત્ર-રંગી** (-રઙ્ગી) વિ. [સં.,પું.] ભાતીગર રંગવાળું, રંગ-

**ચિત્ર-લક્ષણ** ન. [સં.] ચિત્ર-વિદ્યાનો ગ્રંથ

**ચિત્ર-લિખિત** વિ. [સં.] ચિત્રોના રૂપમાં લખેલું. (૨) ચિત્રમાં ચીતર્યું હોય તેવું સ્થિર કે જડ

**ચિત્ર-લિપિ(-પી)** સ્ત્રી. [સં.] ચિત્રોના માધ્યમથી વિચારોની આપલે કરવાની લેખન-પદ્ધતિ, 'પિક્ટોરિયલ સ્ક્રિપ્ટ,' 'હિયરોગ્લીફિક્સ' (દ. બા.)

**ચિત્ર-લેખ** પું. [સં.] જુઓ 'ચિત્ર-લિપિ.'

**ચિત્રલેખક** વિ., પું. [સં.] ચિત્રોના રૂપમાં લેખન કરનાર

**ચિત્ર-લેખન** ન. [સં.] જુઓ 'ચિત્ર-લિપિ.'

**ચિત્ર-લેખા** સ્ત્રી. [સં.] વિધાતા. (૨) પૌરાણિક કથા પ્રમાણે બાણાસુરની પુત્રી ઉષાની એ નામની એક સખી. (સંજ્ઞા.)

**ચિત્રવત્** ક્રિ. વિ. [સં.] ચિત્રમાં ચીતરાયું હોય એમ, જડવત્ સ્થિર, હાલ્યા ચાલ્યા વિના

**ચિત્રવતી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] ગાંધાર ગ્રામની એક મૂર્છના. (સંગીત.) [રંગવાળું, રંગબેરંગી

**ચિત્ર-વર્ણું** વિ. [સં. चित्र + वर्ण ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] ભાતીગર

**ચિત્ર-વાચન** ન. [સં.] ચિત્ર-લિપિ વાંચવાની ક્રિયા. (૨) ચિત્રો જોઈ એ દ્વારા ભાવ સમજવાની ક્રિયા

**ચિત્ર-વાર્તા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ચિત્ર-કથા.'

**ચિત્ર-વિચિત્ર** વિ. [સં.] ભાતીગર, રંગબેરંગી. (૨) (લા.) આશ્ચર્યજનક, વિલક્ષણ

**ચિત્ર-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ચિત્ર-કલાનું શાસ્ત્ર

**ચિત્ર-વિધાન** ન. [સં.] જુઓ 'ચિત્ર-કામ.'

**ચિત્ર-વિલેખન** ન. [સં.] જુઓ 'ચિત્ર-લેખન.'

**ચિત્ર-વિલોપન** ન. [સં.] ચિત્રનો નાશ થઈ જવો એ

**ચિત્ર-વર્ણ** પું. [સં.] જુઓ 'ચિત્ર-લિપિ.' (ના. દ.). (૨) ભાતીગર. (૩) કાબરચીતરું

**ચિત્ર-વિવેચક** વિ. [સં.] ચિત્રો જોઈ એના ગુણદોષનો ખ્યાલ આપનાર, 'આર્ટ-ક્રિટિક' [સિઝમ'

**ચિત્ર-વિવેચન** ન. [સં.] ચિત્ર-વિવેચકનું કાર્ય, 'આર્ટ-ક્રિટિ-

**ચિત્ર-વીણા** સ્ત્રી. [સં.] એક ખાસ પ્રકારની વીણા

**ચિત્ર-શલાકા** સ્ત્રી. [સં.] ચિત્રો ચીતરવાની પીંછી

**ચિત્ર-શાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] જ્યાં ચિત્રો એકઠાં રાખવામાં આવે છે તે સ્થાન. (૨) જ્યાં ચિત્રવિદ્યા શીખવવામાં આવે છે તે સ્થાન

**ચિત્રશાલા(-ળા)ધ્યક્ષ** પું. [+ સં. अध्यक्ष] ચિત્રશાળાનો મુખ્ય નિયામક, મુખ્ય ચિત્ર-શિક્ષક

**ચિત્ર-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] જુઓ 'ચિત્ર-વિદ્યા.'

**ચિત્ર-શાળા** જુઓ 'ચિત્ર-શાલા.'

**ચિત્ર-શિક્ષક** પું. [સં.] ચિત્રો શીખવનાર કલાકાર

**ચિત્ર-શિક્ષણ** ન. [સં.] ચિત્રો ચીતરવાનું શીખવવું એ

**ચિત્ર-શિલ્પી** વિ., પું. [સં., પું.] ચિત્ર-કલાનો જ્ઞાતા ચિત્રકાર

**ચિત્ર-શૈલી** સ્ત્રી. [સં.] ચિત્રો ચીતરવાની ચોક્કસ પ્રકારની તે તે પરિપાટી

**ચિત્ર-સભા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ચિત્ર-ગૃહ.' [સંગ્રહ

**ચિત્ર-સમૃદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] ઉત્તમ પ્રકારનાં ચિત્રોનો સમૃદ્ધ

**ચિત્ર-સર્જન** ન. [સં.] કલ્પનામાં ચિત્ર ઊભું કરવાની ક્રિયા

**ચિત્ર-સંગ્રહ** (-સઙ્ગ્રહ) પું. [સં.] ચિત્રોનો સંઘરો, 'આલ્બમ'

**ચિત્ર-સંગ્રાહક** (-સઙ્ગ્રાહક) વિ., પું. [સં.] ચિત્રોનો સંગ્રહ કરનાર

**ચિત્ર-સંયોજન** (-સંય્યોજન) ન. [સં.] એકબીજા ચિત્ર સાથે એકબીજા ચિત્રને જોડી આપવાની કલા

**ચિત્ર-સંવાદ** (-સંવાદ) પું. [સં.] એકબીજા ચિત્રનો એકબીજા ચિત્ર સાથેના રંગ ભાગ વગેરેની દૃષ્ટિએ મેળ

**ચિત્ર-સૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] ચિત્રોના રૂપમાં ચિત્રકારે મૂર્ત કરેલું હૂબહૂ જડચેતનારૂપ સ્વરૂપ

**ચિત્રા** સ્ત્રી. [સં.] પૂનમને દિવસે ચૈત્ર માસમાં જે નક્ષત્ર નજીક ચંદ્ર હોય છે તે નક્ષત્ર, ચૌદમું નક્ષત્ર. (ખગોળ.). (૨) જુઓ 'ચિત્રવતી.'

**ચિત્રાકાર** પું., **ચિત્રાકૃતિ** [સં. चित्र + आ-कार, आ-कृति] ચિત્રનો ઘાટ, ચિત્રરૂપ ઘાટ. (૨) વિ. ચિત્ર કે ચિત્રોના રૂપમાં રહેલું

**ચિત્રાક્ષરી** સ્ત્રી. [સં. चित्र + अक्षर + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ચિત્રોના રૂપની લેખન-પદ્ધતિ, ચિત્ર-લિપિ, ચિત્ર-પલ્લવી, 'હિયરોગ્લીફિક્સ' (ક. મા.)

**ચિત્રાત્મક** વિ. [સં. चित्र + आत्मन् + क] ચિત્ર કે ચિત્રોના રૂપમાં રહેલું, ચિત્રમય, ચિત્રાકાર

**ચિત્રાભરણ** ન. [સં. चित्र + आ-भरण] ચિત્રોથી કરવામાં આવેલ શોભા, 'ડેકોરેશન'

**ચિત્રામ** ન. [સં. चित्र દ્વારા; જૂ. ગુ.] ચિતરામણ, છબી

**ચિત્રામણ** ન. [જુઓ 'ચિત્રવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.], **-ણી** સ્ત્રી.[+ગુ.'આમણી' કૃ.પ્ર.]જુઓ 'ચિતરામણ'-'ચિતરામણી.'

**ચિત્રારંભ** (-રમ્ભ) પું. [સં. चित्र + आरम्भ] ચિત્ર ચીતરવાની શરૂઆત

**ચિત્રાર્પિત** વિ. [સં. चित्र + अर्पित] ચિત્રમાં રજૂ કરવામાં આવેલું. (૨) ચિત્રવત્, સ્થિર, જડવત્. (૩) (લા.) દિઙ્મૂઢ, સ્તબ્ધ. (૪) આશ્ચર્યચકિત ['ચિત્ર-શાલા.'

**ચિત્રાલય** ન. [ સં. चित्र + आ-लय ] જુઓ 'ચિત્ર-ગૃહ'–

**ચિત્રાલંકાર** (-લઙ્કાર) પું. [સં. चित्र + अलंकार] એ નામનો પુછાયેલા પ્રશ્નવાચક શબ્દોમાંથી જ શ્લેષથી ઉત્તર રજૂ થતો હોય તેવો એક અર્થાલંકાર. (કાવ્ય.)

**ચિત્રાલાપ** પું. [સં. चित्र + आ-लाप] ભાતભાતની વાતચીત

**ચિત્રાલેખન** ન. [સં. चित्र + आ-लेखन ] ચીતરવાની ક્રિયા

**ચિત્રાવલિ** (-લી, -ળ, -ળી) સ્ત્રી. [સં. चित्र + आवलि, -ली] ચિત્રોની પરંપરા. (૨) ચિત્ર-પોથી

**ચિત્રાંક** (ચિત્રાઙ્ક) પું. [સં. चित्र + अङ्क ] જેમાં ચિત્રોનો વિષય ચિત્રોથી સમઝાવવાનો હોય તેવા લેખોના કોઈ પણ સામયિકનો અંક ['ચિત્રાલેખન.'

**ચિત્રાંકન** ( ચિત્રાઙ્કન ) ન. [ સં. चित्र + अङ्कन ] જુઓ

**ચિત્રાંકિત** (ચિત્રાઙ્કિત) વિ. [સં. चित्र + अङ्कित] ચિત્રોના રૂપમાં રહેલું [નામનો એક ગાંધર્વ. (સંજ્ઞા.)

**ચિત્રાંગદ** (ચિત્રાઙ્ગદ) પું. [સં.] મહાભારતમાં કહેલો એ

**ચિત્રાંગદા** (ચિત્રાઙ્ગદા) સ્ત્રી. [સં.] મહાભારતમાં કહેલી એક રાજકુમારી કે જેને અર્જુનની પત્ની કહી છે (જેનો બભ્રુવાહન પુત્ર કહ્યો છે.)

**ચિત્રિણી** સ્ત્રી. [સં.] કામશાસ્ત્રમાં કહેલી ચાર પ્રકારની સ્ત્રીઓમાંની બીજી કક્ષાની સ્ત્રી-જાતિ. (કામ.)

**ચિત્રિત** વિ. [સં.] ચીતરેલું, ચીતરવામાં આવેલું, આલેખમાં આવેલું. (૨) ભાતીગર, રંગબેરંગી

**ચિત્રી** સ્ત્રી. [સં. चित्र + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કરોળિયાની જાતનો ચામડીનો એક રોગ

**ચિત્રો** પું. [સં. चित्रक-નો ગુ. વિકાસ] જુઓ 'ચિત્તો.' (૨) એક વનસ્પતિ [કહેવું એ

**ચિત્રોક્તિ** સ્ત્રી. [સં. चित्र + उक्ति] આલંકારિક ભાષામાં

**ચિત્રોડા** પું. [સં. चित्र + कूटक > પ્રા. 'ऊडअ' દ્વારા, સંભવિત રીતે 'ચિત્રકૂટ'ના સંબંધે] નાગર બ્રાહ્મણનો છમાંનો એ નામનો એક ફિરકો. (સંજ્ઞા.)

**ચિત્રોત્તર** પું. [સં. चित्र + उत्तर न.] જુઓ 'ચિત્રાલંકાર' (એ પ્રકારની કાવ્યરચના). (કાવ્ય.) ['ચિચ્છક્તિ.'

**ચિત્શક્તિ** સ્ત્રી. [સં. चित् + शक्ति, સંધિ વિના] જુઓ

**ચિત્સત્તા** સ્ત્રી. સ્ત્રી. [સં.] ચેતન તત્ત્વની હયાતી. (૨) બ્રહ્મની શક્તિ [યા આત્મતત્ત્વ

**ચિત્સ્વરૂપ** વિ. [સં.] ચેતનાત્મક, ચૈતન્યમય. (૨) ન. બ્રહ્મ

**ચિ(-ચી)થરડું** ન. [જુઓ 'ચી(-ચી)થરું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ચીથરું.'

**ચિ(-ચી)થરિયાળ** વિ. [જુઓ 'ચિ(-ચી)થરિયું' + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.] ચીંથરે-હાલ [ત. પ્ર.] ચીંથરું

**ચિ(-ચી)થરિયું**[1] ન. [જુઓ 'ચીંથરું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે

**ચિ(-ચી)થરિયું**[2] વિ. [જુઓ 'ચિ(-ચી)થરું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ફાટયાં-તૂટયાં કપડાંવાળું, ચીંથરે-હાલ

**ચિથાવવું, ચિથાવું** જુઓ 'ચીથવું'માં.

**ચિદચિદ્વિશિષ્ટ** વિ. [સં. चित् + अ-चित् + विशिष्ट, સંધિથી] ચેતન અને જડ એ બેઉ પ્રકારની સૃષ્ટિવાળું (બ્રહ્મ). (વેદાંત.)

**ચિદંબર** (ચિદમ્બર) ન. [સં. चित् + अम्बर, સંધિથી] જુઓ 'ચિદાકાશ.' (૨) ન. તામિલનાડુમાં આવેલું એક મંદિર અને એ તીર્થ. (સંજ્ઞા.)

**ચિદંશ** (ચિદંશ) પું. [સં. चित् + अंश, સંધિથી] (બ્રહ્મનો ચેતનાત્મક હિસ્સો કે ભાગ છે તેવો) જીવ, ચૈતન્યરૂપ અંશ. (વેદાંત.) (૨) ચૈતન્ય સૃષ્ટિ, ચેતનમય સૃષ્ટિ. (વેદાંત.)

**ચિદાકાર** વિ., પું. [સં. चित् + आ-कार, સંધિથી] ચૈતન્યમય આકારવાળો જીવ. (વેદાંત.) (૨) ચિત્સ્વરૂપ બ્રહ્મ. (વેદાંત.)

**ચિદાકાશ** ન. [સં. चित् + आकाश પું., ન., સંધિથી] સર્વત્ર વ્યાપીને રહેલું ચેતન તત્ત્વ, બ્રહ્મ. (વેદાંત.)

**ચિદાત્મક** વિ. चिद् + आत्मन् + क, સંધિથી] ચેતનમય, ચિત્ તત્ત્વથી પૂર્ણ. (વેદાંત.) [બ્રહ્મ. (વેદાંત.)

**ચિદાત્મા** પું. [સં. चित् + आत्मा, સંધિથી] ચેતનાત્મક

**ચિદાનંદ** (-નન્દ) પું. [સં. चित् + आ-नन्द, સંધિથી] ચૈતન્યમય અને આનંદરૂપ બ્રહ્મ. (વેદાંત.)

**ચિદાભાસ** પું. [સં. चित् + आ-भास, સંધિથી] શાંકર સિદ્ધાંત પ્રમાણે અવિદ્યામાં બ્રહ્મના પડેલા પ્રતિબિંબરૂપે મનાયેલો જીવ-ભાવ. (વેદાંત.) [(વેદાંત.)

**ચિદ્-ઘન** વિ. [સં. चित् + घन, સંધિથી ] જ્ઞાનથી પૂર્ણ.

**ચિદ્ધાતુ** પું. [સં. चित् + धातु, સંધિથી] ચેતનાત્મક મૂળ વસ્તુ, બ્રહ્મ. (વેદાંત.) [સ્વરૂપ. (વેદાંત.)

**ચિદ્યોનિ** સ્ત્રી. [સં. चित् + योनि, સંધિથી] ચૈતન્યાત્મક

**ચિદ્રૂપ** વિ. [સં. चित् + रूप, સંધિથી] ચેતનાત્મક, ચૈતન્યસ્વરૂપ. (વેદાંત.)

**ચિદ્રૂપ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ચૈતન્યસ્વરૂપ હોવાપણું. (વેદાંત.)

ચૈતન્યરૂપ બ્રહ્મની સૃષ્ટિના સર્જન વગેરે રૂપની ક્રીડા. (વેદાંત.)
ચિદ્રૂપી વિ. [સં., પું.] જુઓ 'ચિદ્રૂપ(૧).'
ચિદ્વિદ્યા સ્ત્રી. [સં. ચિત્+વિદ્યા, સંધિથી] જુઓ 'ચિચ્છાસ્ત્ર.'
ચિદ્વિલાસ પું. [સં., ચિત્ + વિલાસ, સંધિથી] ચૈતન્યસ્વરૂપ બ્રહ્મનો સૃષ્ટિરૂપી ખેલ. (વેદાંત).
ચિદ્-વૃત્તિ સ્ત્રી. [સં. ચિત્ + વૃત્તિ, સંધિથી] 'હું ચેતનાત્મક છું' એવું વલણ, 'કૉન્શ્યસ્-સ' (અ.ક.) (વેદાંત.)
ચિદ્રસ પું. [સં. ચિત્ + રસ, સંધિથી] મનોભાવ, 'પૅશન'
ચિન(-ની)ક-બાબ, ચિન(-ની)ક-બાલા સ્ત્રી. જુઓ 'ચણક-બાલા.'
ચિનગારી જુઓ 'ચિણગારી.'
ચિનગારો જુઓ 'ચિણગારો.'
ચિનગાવવું જુઓ 'ચીનગવું'માં.'
ચિનગી જુઓ 'ચિણગી.'
ચિનગો જુઓ 'ચિણગો.'
ચિ(-ચા)નાઈ વિ. [જુઓ 'ચીન' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ચીન દેશને લગતું, ચીનનું. [૦ માટી (રૂ.પ્ર.) સફેદ માટી કે જેનાં પકવી વાસણ અને બીજા કેટલાક પદાર્થ બનાવાય છે. ૦ વાસણ (રૂ. પ્ર.) ચિનાઈ પ્રકારની માટીનાં ઠામ. ૦ શિં(-શીં,-સિં,-સીં)ગ (રૂ. પ્ર.) શેકેલી મગફળી]
ચિનાર ન. એ નામનું એક ઝાડ
ચિનાવવું, ચિનાવું જુઓ 'ચીનવું'માં.
ચિની(-ન)ક-બાબ, ચિની(-ન)ક-બાલા જુઓ 'ચણક-બાલા.'
ચિન્મય વિ. [સં. ચિત્ + મય ત. પ્ર., સંધિથી] ચિદાત્મક, ચેતનરૂપ, ચૈતન્ય-સ્વરૂપ. (વેદાંત.)
ચિન્માત્ર વિ. [સં. ચિત્ + સં. માત્ર ત. પ્ર., સંધિથી] જુઓ 'ચિન્મય.'
ચિપક(કી)લી સ્ત્રી. [રવા.] ગિલોડી, ગરોળી
ચિપકાવવું જુઓ 'ચીપકવું'માં.
ચિપકીલી જુઓ 'ચિપકલી.'
ચિપટાવવું જુઓ ચીપટવું'માં.
ચિપળિયો પું. [જુઓ 'ચીપ' દ્વારા.] એક પ્રકારનું બે ચીપોનું બનેલું હાથનું વાદ્ય
ચિપાવવું, ચિપાવું જુઓ 'ચીપવું'માં.
ચિપ્પિત વિ., પું. [જુઓ 'ચીપવું' + સં. इत કૃ. પ્ર.], સંસ્કૃતાભાસી] જન્મ થતાં જ જેનાં વૃષણની ગોળીઓ ચીપી નાખી નિષ્ક્રિય કરવામાં આવ્યો હોય તેવો હીજડો
ચિપ્પિત-દોષ પું. [+સં.] હીરાના દસ દોષો માંહેનો એક દોષ, 'ડર્ટ-ફ્લૉ'
ચિબકારી સ્ત્રી. [રવા.] ચિચિયારી, કિકિયારી
ચિબરક પું. [રવા.] ચીબરીનો અવાજ
ચિબાવલાશ(-સ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચિબાવલું' + ગુ. 'આશ' ત. પ્ર.] ચિબાવલાપણું
ચિબાવલું વિ. [રવા.] જુઓ 'ચબાવલું.'
ચિબુક ન. [સં.] નીચલા હોઠની નીચેનો સહેજ ખાડાવાળો ઊપસેલો ભાગ, હડપચીનો આગલો ભાગ. [૦ની ગત (-ત્ય) (રૂ. પ્ર.) ચિબુક પર આંગળી મૂકી નૃત્ય કરવાનો એક પ્રકાર]
ચિબુક-પિંડ (-પિણ્ડ) પું. [સં.] ચિબુક ઉપરનો માંસ-પિંડ
ચિ(-ચીં)બોળવું સ.ક્રિ. [અનુ.] આમળવું, ચીમટી દેવી, મરડવું. ચિ(-ચીં)બોળાવું કર્મણિ., ક્રિ. ચિ(-ચીં)બોળાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
ચિ(-ચીં)બોળાવવું, ચિ(-ચીં)બોળાવું જુઓ 'ચિ(-ચીં)-બોળવું'માં.
ચિમટાવવું જુઓ 'ચીમટવું'માં.
ચિમટિયો પું. [જુઓ 'ચીમટો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] [જુઓ 'ચીમટો.'
ચિમડાવવું જુઓ 'ચીમડવું'માં.
ચિમની સ્ત્રી. [અં.] દીવા કે ફાનસમાં રાખવામાં આવતો કાચનો પોટો. (૨) મકાન કારખાનાં વગેરેમાં ધુમાડો બહાર નીકળવા ઊભી કરવામાં આવતી પોલી ચણતર, મોટું ધુમાડિયું
ચિમરાજ ન. એ નામનું એક પક્ષી
ચિમળાઈ સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીમળવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] (લા.) ચીકણાઈ, કંજૂસાઈ
ચિમળાવવું જુઓ ચીમળવું'માં
ચિમાડવું સ. ક્રિ. ચોટાડવું, લગાડવું
ચિ(-ચુ)માવવું જુઓ 'ચિમાવું'માં.
ચિ(-ચુ)માવું અ. ક્રિ. ચીમળાવું, સુકાવું. (૨) સંતાઈ જવું દબાઈને બેસી જવું. (૩) (લા.) વસ્તુ પોતા પાસે ન હોવાને કારણે શરમાવું કે ઇચ્છાથી સામે જોવું. ચિ(-ચુ)-માવવું પ્રે., સ.ક્રિ.
ચિમે(-મો)ડ (-ડ્ય) જુઓ 'ચમેડ.'
ચિમેડિયું વિ. ખોરાક નહિ મળતાં પેટ મળી જવાથી પાતળું થયેલું. (૨) (લા.) ખૂબ લોભિયું, મખ્ખીચૂસ
ચિમોટી(-ડી[૧]) સ્ત્રી. બોચી, ગરદન, ડોક, ગળચી
ચિમો(-મે)ડ (-ડ્ય) જુઓ 'ચમેડ.'
ચિમોડવું સ.ક્રિ. જુઓ 'ચીમડવું.' ચિમોડાવું કર્મણિ., ક્રિ. ચિમોડાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
ચિમોડાં ન., બ. વ. ઢોરના શરીર ઉપર થતી નાની કાળી જીવાત
ચિમોડિયું ન. [જુઓ 'ચિમોડું' + ગુ. 'ઇયુ' સ્વાર્થે. ત. પ્ર.] જિંગોડો
ચિમોડી[૧] જુઓ ચિમોટી.'
ચિમોડી[૨] જુઓ 'ચમેડ.'
ચિમોડું જુઓ 'ચિમોડિયું.'
ચિમોળવું સ. ક્રિ. [રવા.] ચીબોળવું, ચીમળવું, આમળવું. ચિમોળાવું કર્મણિ., ક્રિ. ચિમોળાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.
ચિમોળાવવું, ચિમોળાવું જુઓ 'ચિમોળવું'માં.
ચિમ્મટ(-ડ) વિ. ન વળે તેવું, ચવડું. (૨) (લા.) કંજૂસ, કરપી. (૩) બહુ માર ખાય તો પણ મારની અસર ન થાય તેવું
ચિમ્મો સ્ત્રી. એ નામની એક રમત
ચિયાઉં ન. [રવા.] બિલાડીનો અવાજ, મિયાંઉ. (૨) પું. બિલાડીનો ટોપ, એક પ્રકારની ફૂગ
ચિયાઉં-મિયાઉં ન. [રવા.] બિલાડીનો અવાજ. (૨) (લા.) ન., બ. વ. બાળ બચ્ચાં, છોકરાં-છૈયાં
ચિયાંસી વિ. ઘણું થોડું
ચિર- વિ. [સં.] લાંબા સમયનું (ગુ. માં એકલું પ્રયોજાતું નથી, હમેશાં સમાસમાં પૂર્વપદમાં 'દીર્ઘ સમય'નો અર્થ

આપે છે. જુઓ નીચે અનેક શબ્દ.)
**ચિરકટી** સ્ત્રી. છોડિયું, છોડું, છડી ચીપ
**ચિર-કાર, -રિક** વિ. [સં.] લાંબો સમય લગાડનાર. (૨) દીર્ઘસૂત્રી, લપિયું
**ચિરકારિન્તા** સ્ત્રી. [સં.] ચિરકારીપણું. (૨) દીર્ઘસૂત્રતા, લપ
**ચિરકારી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'ચિર-કાર.'
**ચિર-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] ખૂબ લાંબો સમય, લાંબો કાળ, સમયનો લાંબો ગાળો
**ચિરકાલિક,** વિ. [સં.]. **ચિરકાલી(-ળી)** વિ. [સં., પું.], **ચિરકાલીન** વિ. [સં.] લાંબા સમયનું, સમયનો લાંબો ગાળો પસાર થયો છે કે થવાનો છે તેવું, દીર્ઘકાલીન
**ચિર-કાળ** જુઓ 'ચિર-કાલ.'
**ચિરકાળી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'ચિર-કાલિક.'
**ચિર-કાંક્ષિત** (-કાઙ્ક્ષિત) વિ. [સં.] લાંબા સમયથી જેની ઇચ્છા કરવામાં આવી હોય તેવું
**ચિર-કીર્તિ** સ્ત્રી. [સં.] લાંબો સમય ટકે તેવી પ્રતિષ્ઠા કે આબરૂ
**ચિરકુટ** ન. એ નામનું એક લૂગડું
**ચિરચિરાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ચર ચર' કે 'ચમ ચમ' એવી અસર અનુભવવી, લાય બળવી. (૨) (લા.) તીક્ષ્ણ કે કઠોર થવું. (૩) નકામાં ગપ્પાં મારવાં
**ચિર-જાત** વિ. [સં.] લાંબા સમય ઉપર કે પછી જન્મેલું
**ચિર-જીવન** ન. [સં.] લાંબા સમય સુધીની જિંદગી, દીર્ઘ જીવન
**ચિર-જીવિકા** સ્ત્રી. [સં.] લાંબો સમય ચાલે તેવી આજીવિકા, દીર્ઘ સમય માટેનો જીવન-નિર્વાહ
**ચિરજીવિ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] ચિર-જીવન, દીર્ઘ જીવન
**ચિરજીવી** વિ. [સં., પું.] લાંબો સમય જીવનારું, દીર્ઘજીવી
**ચિરડાઉ** વિ. [જુઓ 'ચીરડાવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] ચીડિયું, ખિજાળ
**ચિરડાવવું** જુઓ 'ચીરડાવું'માં. [પુત્ર, દીકરો
**ચિરણજીવી** વિ., પું. [સં. चिरं-जीवी પું.] (લા.) ચિરંજીવી,
**ચિર-નિદ્રા** સ્ત્રી. [સં.] લાંબા સમય માટેની ફરી ન ઉઠાય તેવી મૃત્યુરૂપ ઊંઘ, મૃત્યુ, અવસાન, નિધન, મરણ, મોત
**ચિર-પરિચિત** વિ. [સં.] લાંબા સમયથી જેની ઓળખાણ થયેલી હોય તેવું, ઘણો સમય થયાં પરિચયમાં આવેલું
**ચિર-પરિશીલન** ન. [સં.] લાંબા સમયનો અભ્યાસ
**ચિર-પ્રરૂઢ** વિ. [સં.] લાંબો સમય થયાં ઊગેલું કે રૂઢ થયેલું
**ચિર-બદ્ધ** વિ. [સં.] ઘણો સમય થયાં બંધાઈ ગયેલું
**ચિરબોટ** પું. એ નામનો એક છોડ [જુવાની
**ચિર-યૌવન** ન. [સં.] લાંબો સમય ટકી રહેલી કે રહે તેવી
**ચિરવાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીરવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] (લાકડાં) ચીરવાનું મહેનતાણું
**ચિર-વાસ** પું. [સં.] લાંબા સમયથી રહેવાનું, દીર્ઘ વાસ
**ચિર-વિરહિત(-તા)** વિ., સ્ત્રી. [સં.] લાંબો સમય થયાં પતિનો વિરહ થયેલો છે તેવી સ્ત્રી [થયેલો હોય તેવું
**ચિર-વિરહી** વિ. [સં., પું.] લાંબા સમયથી સ્વજનનો વિરહ
**ચિર-શત્રુ** પું. [સં.] ઘણા લાંબા સમયનો વેરી
**ચિર-સંગાથી** (-સઙ્ગાથી) વિ. [સં. चिर + જુઓ 'સંગાથી.'] લાંબા સમયનો સાથીદાર
**ચિર-સંગિની** (-સઙ્ગિની) વિ., સ્ત્રી. [સં.] લાંબો સમય થયાં સાથે રહેલી સ્ત્રી
**ચિર-સંગી** (-સઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] જુઓ 'ચિર-સંગાથી.'
**ચિર-સંસ્કારી** (-સંસ્કારી) વિ. [સં., પું.] લાંબા સમયથી જેનો સંસ્કાર સચવાઈ રહ્યો હોય તેવું [જૂનો નોકર
**ચિર-સેવક** પું. [સં.] જૂના સમયથી ચાલ્યો આવતો નોકર,
**ચિર-સ્થ** વિ. [સં.] લાંબા સમયથી ટકી રહેલું કે રહેનારું
**ચિર-સ્થાપિત** વિ. [સં.] લાંબો સમય થયાં જેની સ્થાપના થઈ છે તેવું
**ચિરસ્થાયિન્તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] ચિરસ્થાયી હોવાપણું
**ચિર-સ્થાયી** વિ. [સં., પું.] લાંબો સમય ટકી રહેલું કે રહેનારું, ચિર-સ્થ
**ચિર-સ્થિત** વિ. [સં.] લાંબા સમયથી ટકી રહેલું
**ચિર-સ્થિતિ** સ્ત્રી. [સં.] લાંબા સમયથી ચાલ્યો આવતો ટકાવ
**ચિર-સ્થિતિક** વિ. [સં.] જુઓ 'ચિર-સ્થિત.'
**ચિર-સ્મરણીય** વિ. [સં.] લાંબા સમય સુધી યાદ રહે તેવું કે યાદ રાખવા જેવું
**ચિર-સ્મૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] લાંબા સમયની યાદગારી
**ચિરંજીવિતા** (ચિરઞ્જીવિતા) સ્ત્રી. [સં.] દીર્ઘ જીવન, ચિરજીવિ-તા
**ચિરં-જીવી** (ચિરઞ્જીવી) વિ. [સં., પું.] જુઓ 'ચિર-જીવી.'. (૨) (લા.) પું. પુત્ર, દીકરો ('ચિ.' એવા સંક્ષેપથી લેખનમાં રૂઢ; પુત્રીઓની આગળ પણ હમણાં હમણાં લખાય છે.)
**ચિરં-તન** (ચિરન્તન) વિ. [સં.] ઘણા લાંબા કાલ સુધી ટકી રહેનારું, ચિરકાલીન
**ચિરાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીરવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] (લાકડાં) ચીરવાની ક્રિયા. (૨) (લાકડાં) ચીરવાનું મહેનતાણું
**ચિરાગ** પું. [ફા.] બત્તી, દીવો. (૨) મસ્જિદની અંદરના ગોખમાંની ઝુંમરની આકૃતિ. [**૦ રોશન રહે** (-રે:) (રૂ. પ્ર.) પુત્ર ચિરંજીવી બને, પુત્ર લાંબું જીવે]
**ચિરાગ-દાન** ન., **-ની** સ્ત્રી. [ફા.] દીવો રાખવાની ઘોડી. (૨) દીવાનું કોડિયું. (૩) ફાનસ. (૪) સ્ત્રી. મશાલ
**ચિરાડ** (-ડચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીરવું' + ગુ. 'આડ' કૃ. પ્ર.] પડેલી ફાટ કે ચીરો, ચિરાડો, 'સ્લિટ'
**ચિરાડો** પું. [જુઓ 'ચીરવું' + ગુ. 'આડો' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ચિરાડ.' (૨) લાંબો ચીરીને કરેલો કાપડનો ટુકડો, ચીરો
**ચિરામણ** ન., **-ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીરવું' + ગુ. 'આમણ' -'આમણી' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ચિરાઈ.'
**ચિરાયુ** ન. [સં. चिर + आयुस् ] લાંબી આવરદા, દીર્ઘ આયુ. (૨) વિ. લાંબી આવરદાવાળું, દીર્ઘાયુ. (૩) પું. જુઓ 'ચિરંજીવી(૨).'
**ચિરાયુષ** ન. [સં. चिर + आयुस्, અંત્ય स् નો સંધિથી ष् થયા પછી ગુ. રીતે 'અ' નો પ્રક્ષેપ] જુઓ 'ચિરાયુ(૧).'
**ચિરાયુષ્ક** [સં. चिर + आयुस् + क સંધિથી] જુઓ 'ચિરાયુ(૨)'
**ચિરાયુષ્ય** વિ. [સં. चिर + आयुष्य] જુઓ 'ચિરાયુ(૨).' (૨) ન. લાંબા સમય સુધીનું સશક્ત જીવન
**ચિરાવવું, ચિરાવું** જુઓ 'ચીરવું'માં. [**ચિરાઈ જવું** (રૂ.પ્ર.) બહેકી જવું, છકી જવું]
**ચિરાશ્રિત** વિ. [સં. चिर + आ-श्रित] લાંબો સમય થયાં

આશરે આવીને રહેલું [બીડીની એક જાત
**ચિરૂટ** સ્ત્રી. [અં.] તમાકુ રંગના આવરણવાળી સિગારેટ
**ચિરોજિયો** પું. એક મીઠાઈ
**ચિરોજી** સ્ત્રી. પિસ્તાં (એક મેવો)
**ચિરોજ્જ્વલ**(-ળ) વિ. [સં. चिर + उज्ज्वल] લાંબા સમય સુધી ઊજળું રહેલું કે રહેનારું
**ચિરોટિયો** પું. [જુઓ 'ચિરોટો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.], **ચિરોટો** પું. [જુઓ 'ચીરો' દ્વારા.] જમીનનો અલગ કરેલો લાંબો પટ્ટો
**ચિરોડી** સ્ત્રી. [જુઓ [જુઓ 'ચિરોડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચકચકાટવાળા પાસાદાર પથ્થરની એક જાત (જેનો ઉત્તમ જાતનો ચૂનો બને છે), 'જિપ્સમ'
**ચિરોડી-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'વેલ.' (લા.) એ નામની પાંદડાં નથી થતાં તેવી એક વેલ [પથ્થર
**ચિરોડો** પું. ચિરોડી કરતાં ઊતરતી કક્ષાનો એવો એક જાતનો
**ચિલખત** ન. બખ્તર, કવચ
**ચિલ-ગોળા** જુઓ 'ચલ-ગોળા.'
**ચિલતાવવું** જુઓ 'ચીલતાવું'માં. [એક છોડ
**ચિલ-ભાજી** સ્ત્રી. શાકમાં વપરાય છે તેવો વાડીઓમાં થતો
**ચિલંતર-સો** વિ. [સં. चतुरुत्तर-शत દ્વારા] એકસો ચાર (૧૦૪ની સંખ્યાનું) (ઘડિયામાં)
**ચિલઈ** સ્ત્રી. રાજગરો (એક ખડ-ધાન્ય)
**ચિલાન** (-ન્ય) સ્ત્રી. છાપરાની પાંખ
**ચિલારી** સ્ત્રી. એ નામનું એક ઝાડ
**ચિલાવવું** જુઓ 'ચિલાવું'માં.
**ચિલાવું** અ. ક્રિ. [હિં. ચિલ્લાના] ચિડાવું, ગુસ્સે થવું. (૨) વેદનાથી દુઃખ અનુભવવું, પીડાવું. **ચિલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ચિલોતરો**[1] વિ., પું. [જુઓ 'ચિલંતર-સો.] સૈકાના ચોથા વર્ષનો દુષ્કાળ (એ ૧૦૪, ૨૦૪, ૩૦૪ વગેરે વર્ષોમાં આવતો હોય)
**ચિલોતરો**[2] પું. [રવા.] તેતર જેવું એ નામનું એક પક્ષી (વન અને પહાડમાં થતું મોટી ચાંચ અને મોટા શરીરવાળું), ચિલોત્રો [સાક્ષી-મંત્ર
**ચિલોતરો**[3] પું. નાગરી વિવાહ-વિધિમાં કુળગોરનો એક
**ચિલોત્રો** જુઓ 'ચિલોતરો.[2]'
**ચિલોથી** સ્ત્રી. રાજગરા(ખડ-ધાન્ય)ની રોટલી
**ચિકલક** (-ડ્ય) સ્ત્રી. જૂની જાતની મેલાં કપડાંમાં થતી એક ધોળી જીવાત
**ચિલ્લર** જુઓ 'ચીલર.'
**ચિલ્લો** પું. [ફા. ચિલ્લહ્] પીરનું સ્થાનક, ચીલો, છિલ્લો
**ચિલ્વન** સ્ત્રી. [હિં.] બારી-બારણાનો પડદો, ચક
**ચિવ્વટ** જુઓ 'ચીવટ.' ['ચીવટાઈ.'
**ચિવ્વટાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચિવ્વટ' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] જુઓ
**ચિવ્વડ** જુઓ 'ચવડ.' [અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)
**ચિશ્તી** પું. [અર.] સૈયદોના જેવી મુસલમાનોની એક જ્ઞાતિ
**ચિષ્ઠાં,-સ્ટાં** ન., બ. વ. નાળિયેરનાં છોડાંના રેસા
**ચિષ્ટું,-સ્ટું** ન. સુકાઈને ચવડ થઈ ગયેલું
**ચિહ્ન** ન. [સં.] નિશાન, નિશાની, એંધાણ. (૨) ડાઘ. (૩) પ્રતીક, સંકેત, 'સિમ્બોલ' (આ. બા.). (૪) વિરામચિહ્નો-માંનું પ્રત્યેક. (વ્યા.). (૫) લક્ષણ. (વૈદ્યક.) (૬) વત્તા ઓછા વગેરે ગણિતનું તે તે નિશાન. (ગ.)
**ચિહ્ન-નિરપેક્ષ** વિ. [સં.] નિશાનીને ધ્યાનમાં ન લેતું, 'એબ્સો-લ્યૂટ.' (ગ.)
**ચિહ્નાંતર** (ચિહ્નાન્તર) ન. [સં. चिह्न + अन्तर] બીજું ચિહ્ન. (૨) ચિહ્ન-ફેરફાર, 'ચેઇન્જ ઑફ સાઇન'
**ચિહ્નિત** વિ. [સં.] જેના ઉપર નિશાન કરવામાં આવ્યું હોય તેવું, નિશાનવાળું, અંકિત, મુદ્રિત. (૨) ડાઘાવાળું
**ચિંગ(-ગા)ટ(-ડ)** (ચિઙ્ગ(-ઙ્ગા)ટ,-ડ) વિ. ચાપચીપિયું ચીક-ણાશવાળું. (૨) માંદું. (૩) (લા.) કંજૂસ, કરપી. (૪) થાકી જાય તેટલું જોર કરતું. (૫) ન. એ નામનું એક માછલું
**ચિંગું** (ચિઙ્ગું), **-ગૂસ** (ચિઙ્ગૂસ) વિ. કંજૂસ સ્વભાવનું, કરપી. (૨) મીંઢું. [-ગા સૂવું (રૂ. પ્ર.) જાગતા હોવા છતાં ઊંઘવાનો ડોળ કરવો] [કૃ. પ્ર.] ચિંગૂસપણું)
**ચિંગૂસાઈ** (ચિઙ્ગૂસાઇ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચિંગૂસ' + ગુ. 'આઈ'
**ચિંગેટ** ન. એ નામનું એક દરિયાઈ નાનું માછલું
**ચિંતક** (ચિન્તક) વિ. [સં.] વિચાર કરનારું, વિચારક. (૨) ચિંતન કરનાર, ધ્યાની. (૩) તાત્ત્વિક વિચારક, ફિલસૂફ
**ચિંતન** (ચિન્તન) ન. [સં.] વિચાર કરવો એ. (૨) ધ્યાન કરવું એ. (૩) તત્ત્વદર્શનનો પ્રયત્ન
**ચિંતન-પરાયણ** (ચિન્તન-) વિ. [સં.] સતત ચિંતન કરનારું
**ચિંતન-શીલ** (ચિન્તન-) વિ. [સં.] ચિંતન કરવાની ટેવવાળું
**ચિંતના** (ચિન્તના) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ચિંતન.'
**ચિંતનાત્મક** (ચિન્તનાત્મક) વિ [સં. चिन्तन + आत्मन् + क] ચિંતનથી ભરેલું, 'કૉન્ટેમ્પ્લેટિવ' (રા. વિ.)
**ચિંતનિકા** (ચિન્તનિકા) સ્ત્રી. [સં. चिन्तनને સંસ્કૃતાભાસી ઇકા ત. પ્ર.] ચિંતન. (૨) ધારણા. (૩) સ્મરણ
**ચિંતનીય** (ચિન્તનીય) વિ. [સં.] જેના વિશે વિચાર કરવો પડે તેવું (સંમતિ આપવા યોગ્ય છે કે નહિ એ દૃષ્ટિએ), વિચારણીય
**ચિંતવન** ન. [સં. चिन्तन] જુઓ 'ચિંતન.'
**ચિંતવવું** (ચિન્તવવું) સ. ક્રિ. [જુઓ 'ચિંતવું' + ગુ. પ્રે.નો ભાસ કરાવનારો 'અવ' પ્ર.] **ચિંતવું** (ચિન્તવું) સ. ક્રિ. [સં. चिन्त् > પ્રા. चिंत તત્સમ] ચિંતન કરવું
**ચિંતા** (ચિન્તા) સ્ત્રી. [સં.] વિચાર, ધારણા. (૨) ફિકર. (૩) વ્યગ્રતા [થઈ ગયેલું, ચિંતા-પર
**ચિંતાકુલ**(-ળ) (ચિન્તા-) વિ. [+ સં. आ-कुल] ફિકરથી વ્યગ્ર
**ચિંતા-ગ્રસ્ત** (ચિન્તા-) વિ. [સં.] ફિકરથી ઘેરાઈ ગયેલું
**ચિંતા-ચૂરણી** (ચિન્તા-) વિ., સ્ત્રી. [સં. + 'ચૂરવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ચિંતા-ફિકરને દૂર કરનારી (દવા કે બીજી હિકમત)
**ચિંતા-જન્ય** (ચિન્તા) વિ. [સં.] ફિકરને લીધે ઊભું થાય તેવું
**ચિંતાણી** (ચિન્તાણી) સ્ત્રી. [સં. चिन्ताનો ગુ. વિકાસ] વિચાર, ચિંતન, મનન [ઘાલાવેલી કરેતું, ચિંતાકુળ
**ચિંતાતુર** (ચિન્તા-) વિ. [સં. चिन्ता + आतुर] ફિકરને લીધે
**ચિંતા-પર** (ચિન્તા-), **-રાયણ** વિ. [સં.] ફિકર કર્યા કરનારું,
**ચિંતા-મણિ** (ચિન્તા-) પું. [સં.] એવો એક કલ્પિત મણિ

(જે પાસે હોય તો ધારેલું આપે–એવી માન્યતા). (૨) વિચારવામાં કે ઇચ્છવામાં આવેલી વસ્તુ કે વિચારને સિદ્ધ કરનારો પદાર્થ, ચેતવણી. (૩) (લા.) કંઠ ઉપર ભમરાવાળો ઘોડો

**ચિંતા-મુક્ત** (ચિન્તા-) વિ. [સં.] ફિકર ચાલી ગઈ હોય તેવું

**ચિંતા-યુક્ત** (ચિન્તા-) વિ. [સં.] ફિકરવાળું, ફિકર કરતું

**ચિંતા-વશ** (ચિન્તા-) વિ. [સં.] ફિકરમાં ફસાયેલું

**ચિંતા-શીલ** (ચિન્તા-) વિ. [સં.] ફિકર કર્યા કરવાની ટેવવાળું

**ચિંતિત** (ચિન્તિત) વિ. [સં.] જે વિશે વિચાર કરવામાં આવ્યો છે તેવું, વિચારેલું, ધારેલું. (૨) વ્યવસ્થિત કરેલું. (૩) ચિંતાવાળું, ફિકરવાળું (આ અર્થ અ. ક્રિ.ના ભાવનો ગુ.માં નવો છે.)

**ચિંત્ય** (ચિન્ત્ય) વિ. [સં.] જુઓ 'ચિંતનીય.'

**ચિંત્વન** ન. [સં. चिन्तनનું આભાસી રૂપ] જુઓ 'ચિંતવન.'

**ચિંપાજી** (ચિમ્પાજી) પુ. [અં. શિમ્પૅન્ઝી] માણસને વધુ મળતો આવતો એક પ્રકારનો વાનર

**ચીક** પું. [જુઓ 'ચીકણું' દ્વારા વિકસેલ] ઝાડ ડાંખળી ફળ પાંદડાં વગેરેમાંથી નીકળતો ચીકણો પ્રવાહી પદાર્થ, ચીર

**ચીકટ** વિ. [જુઓ 'ચીકણું' દ્વારા.] તેલ વગેરેના પાસવાળું, ચીકાશના ગુણવાળું. (૨) ચવડ, તૂટે નહિ તેવું. (૩) જાડા પોતનું (તરત ફાટે નહિ તેવું). (૪) પું. તેલનો મેલ. (૫) ન. એ નામનું એક રેશમી કાપડ. (૬) ભાણેજના મોસાળમાં અપાતું કાપડ કે ઘરેણું

**ચીક(-ગ)-ટાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ચીકટ',-ના. ધા.] ચીકટ થવું. (૨) (લા.) ચીકટ કે ચીકાશવાળો પદાર્થ ખાતાં રોગ કે ગૂમડાનું વીફરવું. ચિક(-ગ)-ટાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચીકટી**[૧] સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીકટું' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] (લા.) પોટીસ, લૂંપરી, લોપરી

**ચીકટી**[૨] સ્ત્રી. એ નામની એક માછલીની જાત

**ચીકટું** વિ. [જુઓ 'ચીકટ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ચીકટ (૧,૨,૩).'

**ચીકટો**[૧] પું. [જુઓ 'ચીકટું.'] ચીકાશવાળો પદાર્થ

**ચીકટો**[૨] પું. શણનો મુગટો. (૨) ઠીક ઠીક લંબાઈનો કસબી તાર કે એનું ગૂંછળું

**ચીકટો**[૩] પું. એ નામનું એક પ્રકારનું ઘાસ. (૨) શેરડીના પાકમાં પડતો એક કીડો [કાકડી (શાક)

**ચીકણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીકણું.'] (લા.) એક જાતની

**ચીકણા** પું., બ. વ. [જુઓ 'ચીકણું.'] (લા.) [સૌ.] ખાપટ ખરેટી કાંસકી નામથી જાણીતી વનસ્પતિના દાણા, બલદાણા

**ચીકણાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીકણું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ચીકણાપણું. (૨) (લા.) ચાપલૂસી, ચીકણા વેડા

**ચીકણા-ચલુ** પું. [જુઓ 'ચીકણું + 'ચાલુ'નું લાઘવ.] (લા.) વૈષ્ણવ-મંદિરોમાં વસંતપંચમીથી દોલોત્સવ સુધીના દિવસોમાં કીર્તનિયાઓને આપવામાં આવતો ઘીની સામગ્રીનો પ્રસાદ. (પુષ્ટિ.) [જુઓ 'ચીકણાઈ.'

**ચીકણાશ**(-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીકણું' + ગુ. 'આશ' ત. પ્ર.]

**ચીકણી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીકણું + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) કિસ્તીમાં પાટ ઉપર ચોપડવામાં આવતો એક પદાર્થ. (૨) ચીકાશવાળી ભૂતડાને મળતી એક જાતની માટી. (૩) રૂઢ યોનિવાળી જુવાન સ્ત્રી. [૦ સૂરત (રૂ.પ્ર.) સુખી આબાદ. ૦ સોપારી (રૂ. પ્ર.) એક પ્રકારની ઘેરા લાલ કે કિરમજી રંગની ચિમોડાયેલી કાચી સૂકવેલી સોપારી]

**ચીકણું** વિ. [સં. चिक्कणक- > પ્રા. चिक्कणअ-] તેલ ઘી જેવા પદાર્થોના આંગળીમાં ચોટી પડે તેવા ગુણવાળું. (૨) (લા.) સૂકું પણ ન તૂટે તેવું. (૩) પકડી વાત છોડે નહિ તેવું. (૪) ચિંગૂસ, લોભી. [૦ જોઈ ને લપસી પડવું (રૂ.પ્ર.) કસવાળું જોઈ એના તરફ લાગી પડવું, માલદારના પક્ષમાં જઈ ઊભા રહેવું. ૦ લાટ ૦ વાયર (રૂ.પ્ર.) ઘણું આગ્રહી. (૨) ખૂબ જ ચીકણું. -ણો માલ (રૂ.પ્ર.) સુંદર જુવાન સ્ત્રી. -ણો વાર (રૂ.પ્ર.) શનિવાર]

**ચીકરી** સ્ત્રી. એ નામની એક ભાજી

**ચીકલ** જુઓ 'ચીખલ.'

**ચીકલી** સ્ત્રી. લોઢાના ઘરાને રાખવાનું દોરડું

**ચી-કાર** પું. [રવા. + સં.] 'ચી ચી' એવો અવાજ

**ચીકાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીકણું.' એમાંથી 'ચીક' રહી જતાં + ગુ. 'આશ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ચીકણાશ.'

**ચીકાશ-દાર** (-શ્ય-) વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] ચીકાશવાળું, ચીકણું

**ચીકી** સ્ત્રી. ચણાના લોટમાંથી બનાવેલી એક મીઠાઈ (બાળકો માટેની)

**ચીકુ** ન. સમુદ્રકાંઠા નજીક થતું એક મીઠું ફળ (કાચું હોય ત્યારે એમાં ચીડ હોય છે) અને એનું ઝાડ

**ચીકુડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીકુ' + ગુ. 'ડું' ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચીકુનું ઝાડ

**ચીકો** પું. જનાવરનું સર્વસામાન્ય બચ્ચું

**ચીખન** (-ન્ય) સ્ત્રી. [રવા.] કષ્ટ કે પીડા બતાવનારી ચીસ

**ચીખલ** પું. [દે.પ્રા. चिक्खल्ल; સં.માં चिखल्ल તરીકે સ્વીકારાયો છે.] કાદવ, કીચડ, ગારો. (૨) કમાવેલો ચૂનો

**ચીખલું** ન. ડૂંડાં મસળતી વેળા બળદના મોઢે બાંધવામાં આવતી સૂતરની કૂચલી

**ચીખવવું** જુઓ 'ચીખવું'માં. [પ્રે., સ.ક્રિ.

**ચીખવું** અ.ક્રિ. [રવા.] ચીસ પાડવી, બૂમ પાડવી. ચીખવવું

**ચીખળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી એ નામની એક વનસ્પતિ

**ચીગચી** સ્ત્રી. ઝાડીમાં હરફર કરનારું એક વાચાળ પક્ષી

**ચીગદી** સ્ત્રી. પતંગ ઉપર ચોડવાની કાગળની ચખરકી

**ચીગરી** સ્ત્રી. અણગમો, કંટાળો. (૨) તિરસ્કાર, ધિક્કાર

**ચીગો** પું. કાયરો, બીકણ

**ચીચ** (-ચ્ય) સ્ત્રી. [સં. चिञ्चा] આંબલીનું ઝાડ, આંબલી

**ચીચડી** સ્ત્રી. ચાંચડ

**ચીચર** (-ર્ય) સ્ત્રી. ત્રણ ચાર વર્ષે યા કોઈક વાર વાવેતર કરવામાં આવે તેવી પડતર જમીન

**ચીચરી** સ્ત્રી. કૂતરાના શરીરની બગા

**ચીચલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક મોટી જાતની માછલી

**ચીચલું** વિ. ચંચળ, ચપળ [વાવવું[૧] પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચીચવાવું** અ.ક્રિ. [રવા.] ટગમગવું. (૨) ટળવળવું. ચિચ-

**ચીચવું** અ.ક્રિ. [રવા.] 'ચીં ચીં' અવાજ કરવો. (૨) ચીસ પાડવી, બરાડા પાડવા. (૩) રોવું, રડવું, કકળવું. ચિચાવું ભાવે., ક્રિ. ચિચવાવવું[૨], ચિચાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.

**ચીચવો** પું. [રવા.] એક પ્રકારનો ચક-ડોળ. (૨) હીંચકો. (૩) વડોદરા તરફ રમાતી એક રમત [ગગી, ફીફી
**ચીચી** સ્ત્રી. સ્ત્રીના સ્તનની ડીંટડી. (૨) નાની છોકરી,
**ચીચી-કાર** પું. [રવા. + સં.] 'ચી ચી' એવો અવાજ
**ચીચી-કૂચી** સ્ત્રી. [રવા.] ભિન્ન ભિન્ન જાતનાં પક્ષીઓનો એકસામટો થતો અવાજ
**ચીચુ** પું., **-ચું**[1] ન. શેરડીના સાંઠાનો ઊપલા બાજુનો છેડો
**ચીચું**[2] વિ. ઘણું કઠણ અને મજબૂત
**ચીચો** પું. જુઓ 'ચાચો.' (૨) છોકરો, ગગો, ફીકો. (૩) કઠણ જાતનો કાળો પથ્થર
**ચીજ** સ્ત્રી. [ફા. ચીઝ્] વસ્તુ, પદાર્થ, જણસ, 'આર્ટિકલ.' (૨) મહત્ત્વની વસ્તુ. (૩) (લા.) ગાવાનું પદ કે ઉસ્તાદી કવિતા, સરસ ગીત. [**૦ હોવું** (રૂ.પ્ર.) સરસ હોવું]
**ચીજ-છપટ** પું. [જુઓ 'ચીજ' દ્વારા.] બારદાનનું કપાત
**ચીજ-વસ્ત,-સ્તુ** સ્ત્રી. [+સં. वस्तु ન., સમાનાર્થીનો દ્વિર્ભાવ] સર-સામાન, અસબાબ
**ચીટક(-કા)વું** સં. ક્રિ. [રવા.] ચોટી પડવું, વળગી રહેવું. (ભૂ. કૃ.માં કર્તરિ-પ્રયોગ). **ચિટકાડ(-વ)વું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ચીટકાવું** જુઓ 'ચીટકવું' અને એનાં પ્રે. રૂપ.
**ચીટકી** સ્ત્રી. ચપટી. (૨) તડકો
**ચીટલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. બંગડી
**ચીટલી** સ્ત્રી. હાથ-પગની પાંચમી ટચલી આંગળી
**ચીટિયું** ન. લાકડાની પાતળી ચીપ. (૨) સુકાઈ ગયેલું પાતળું લાકોટિયું. (૩) પાતળી પટ્ટીની ચૂડી
**ચીટી** સ્ત્રી. લાકડાં ફાડતાં થતી અણઘડ પાતળી ચીપ
**ચીટું** વિ. ચીકણું, ચીકટ. (૨) ન. જુઓ 'કીટું.'
**ચીઠી** જુઓ 'ચિટ્ઠી.'
**ચીઠું**[1] ન. [જુઓ 'ચિટ્ઠી.'] કાગળની ચોડવામાં આવતી પટ્ટી (૨) મલમ-પટ્ટી. (૩) ગાંગડી
**ચીઠું**[2] વિ. ચીટું, ચીકણું
**ચીડ**[1] પું. વનસ્પતિનો ચીકણો રસ, ચીર, ચીકણું દૂધ
**ચીડ**[2]**(-ઢ)** (-ડ્ય, (-ઢ્ય) સ્ત્રી. સખત અણગમો. (૨) રીસ, ગુસ્સો. [**૦ કાઢવી** (રૂ. પ્ર.) ગુસ્સો વ્યક્ત કરવો. **૦ખાઉ** (રૂ. પ્ર.) જેને જરાયે જંપ કે શાંતિ નથી તેવું, ધાલાવેલિયું]
**ચીડ**[3] ન. [હિં. ચીડ, મરા. ચીર] એ નામનું એક ઝાડ, 'પાઇન'
**ચીડ(-ઢ)વવું, ચીડ(-ઢ)વાવું** જુઓ 'ચિડા(-ઢા)વું'માં.
**ચીડા(-ઢા)-ચીડ(-ઢ)** (-ડ્ય, -ઢ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચિડાવું.,'-દ્વિર્ભાવ.] વારંવાર ચિડાવું એ
**ચીડિયા-ખાનું** ન. [હિં.] પક્ષીઓનું સંગ્રહાલય. (૨) પશુ-પક્ષીઓનું સંગ્રહાલય. (૨) (લા.) જ્યાં શોરબકોર થયા કરતો હોય તેવું સ્થાન (કટાક્ષમાં કહેવાય છે.)
**ચીડિયા-સેર** (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીડિયું[1]' + 'સેર.'] કીડિયાં મોતીની માળા
**ચીડિયાં**[1] ન., બ.વ. [જુઓ 'ચીડિયું.'] કીડિયાં
**ચીડિ(-ઢિ)યાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'ચીડિયું.[2]'] ચીડ ચડવાનાં લક્ષણ બતાવવાં એ
**ચીડિયું**[1] ન. કાચનું ભિન્ન ભિન્ન નંગનું મોતીના જેવું તે તે પોલું નંગ, કીડિયું
**ચીડિ(-ઢિ)યું**[2] વિ. [જુઓ 'ચીડ(-ઢ)' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.) ચિડાયા કરે તેવું, ચીડિયા સ્વભાવનું, વારંવાર રોષે ભરાવાના સ્વભાવનું. [**-યાં કરવાં** (રૂ. પ્ર.) સહેજસાજમાં ચિડાઈ જવું. (૨) ચીડવવું. **-યાં ખાવાં, -યાં ના(-નાં)ખવાં** (રૂ.પ્ર.) છણકા કરવા]
**ચીડિયું**[3] ન. [હિં. ચીડિયા] પક્ષી. (ગુ.માં 'ચીડિયા-ખાનું' શબ્દ સિવાય આ શબ્દ સ્વતંત્ર રીતે રૂઢ નથી.)
**ચીડી-માર** વિ. [હિં.] પક્ષીઓને મારી નાખનાર
**ચીડું**[1]**(-ઢું)** વિ. [જુઓ 'ચીડ(-ઢ)' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] જુઓ 'ચીડિયું[2]'
**ચીડું**[2] ન. ચીથરું [(નીચે ગાંઠવાળો), નાગરમોથ
**ચીડો** પું. ખેતરમાં થતો એ નામનો એક અડબાઉ છોડ
**ચીઢ** (-ઢ્ય) જુઓ 'ચીડ.[2]'
**ચીઢ(-ઢ)વાવું** જુઓ 'ચિડા(-ઢા)વું'માં.
**ચીઢા-ચીઢ** (-ઢ્ય) જુઓ 'ચીડા-ચીડ.'
**ચીઢિયાં** જુઓ 'ચીડિયું.[2]'
**ચીઢું** જુઓ 'ચીડું[1].'
**ચીણ**[1] ન., (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીણવું.'] ઘાઘરાના નેફામાં લેવાય છે તે પ્રકારની ઘાઘરા તેમજ બીજાં વસ્ત્રોમાં પાડવામાં આવતી કરચલી
**ચીણ**[2]**(-ણ્ય)** સ્ત્રી. માટી મીઠું વગેરે ખોદવાનું એક ઓજાર. (૨) ચાકડા ઉપરથી વાસણ ઉતારી લેવાની કુંભારની દોરી. (૩) સ્ત્રીઓને કંઠમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું
**ચીણ(-ન)ગી** જુઓ 'ચિણગી.'
**ચીણ(-ન)ગો** જુઓ 'ચિણગારો.'
**ચીણ(-ન)-માલા(-ળા)** સ્ત્રી. [જુઓ અં. 'ચેઇન્' + સં] સાંકળી ઘાટની કંઠની માળા
**ચીણવી** સ્ત્રી. એ નામનો એક અડબાઉ વેલો
**ચીણવું** સ.ક્રિ. [સં. चिनु- > પ્રા. चिण-] કરચલી પાડવી, ચીણ ભરવાં (એમાં આંગળીની ચપટીનો ઉપયોગ થતો હોય છે.) **ચિણાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચિણાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ચીણી** ન. ચોમાસામાંનું એક ઊડતું જીવડું
**ચીણો** પું. [દે. પ્રા. चीणअ-] એ નામનું એક ધાન્ય (જેનો ભાત થાય છે તેમજ રોટલા પણ થાય છે. પીળાશ પડતો દાણો)
**ચીત** ક્રિ.વિ. ચત્તું. [**૦ કરવું** (રૂ.પ્ર.) કુસ્તીમાં સામાને જમીન ઉપર સપાટ પીઠભર સુવાડી દેવું. (૨) હરાવવું (મલ્લકુસ્તીમાં). [**૦ થવું** (રૂ.પ્ર.) જમીન ઉપર સમગ્ર પીઠનો ભાગ સપાટ અડે એમ થવું. (૨) હારવું (મલ્લકુસ્તીમાં)]
**ચીતકો** પું. [સં. चिता દ્વારા.] મડદાં બાળવા માટેનો બળતણનો ઢગલો [વિના ગિરો મુકાય એમ
**ચીત-ઘરા(-રે)ણે** ક્રિ.વિ. [ + જુઓ 'ઘરા(-રે)ણું.'] કબજા
**ચીતડું** ન. [સં. चित्त દ્વારા + 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ચિત્ત, મન. (પદ્યમાં.)
**ચીત-પટ** પું. બાંધકામમાં વપરાતો એક જાતનો બંધ. (શિલ્પ.)
**ચીત-પલટ** પું. [જુઓ 'ચીત' + 'પલટવું.'] એક પ્રકારનો દંડ. (વ્યાયામ.)
**ચીત-ભરમ** વિ. [સં. चित्त-भ्रम] જુઓ 'ચિત્ત-ભ્રમ' (વિ.).

**ચીત-મલખમ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીત' + 'મલખમ.'] મલખમને પીઠ ચોટી રહે એ પ્રકારની એક લસરવાની કસરત

**ચીતરવું** સ. ક્રિ. [સં. चित्र्–અર્વા. તદ્‌ભવ] પીંછીથી આલેખન કરવું. (૨) (લા.) વર્ણન કરી બતાવવું. (૨) (લા.) વર્ણન કરી બતાવવું. [**ચીતરી કાઢવું, ચીતરી મારવું** (રૂ. પ્ર.) જેમતેમ લખી નાખવું. (૨) બગાડી નાખવું] **ચીતરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચિતરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચીતરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચિત્રી.'] ચામડીનો એક રોગ. (૨) જુવારના મોલમાં થતો એક રોગ. (૩) શેરડીના વાડમાં થતો એક રોગ. (૪) (લા.) સૂગવાળી અણગમતી કંપારી. [**૦ ચડ(-ઢ)વી** (રૂ. પ્ર.) બેચેની ભરેલો કંટાળો અનુભવવો]

**ચીતરો** જુઓ 'ચિત્રો.'

**ચીતલ(-ળ)** (-લ્ય,–ળ્ય) સ્ત્રી. સ્ત્રીઓનું હાથનાં કાંડાંમાં પહેરવાનું બંગડી ઘાટનું એક ઘરેણું, ચપટી પહોળી બંગડી કે ચૂડી. (૨) લાકડાની ફાડેલી ફાચર

**ચીતવવું** સ. ક્રિ. [સં. चिन्त्] વિચારવું, ધારવું. **ચીતવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચિતવાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચીતળ**[1] ન. [સં. चित्रक- > પ્રા. चित्तल-] હરણનો એક પ્રકાર

**ચીતળ**[2] (-ળ્ય) જુઓ 'ચિત્તળ.'

**ચીતળ**[3] (-ળ્ય) સ્ત્રી. લાકડાની ફાચર. (૨) ચપટી પહોળી બંગડી કે ચૂડી. (૩) ચીપ જેવું ગળામાં પહેરવાનું એક ઘરેણું. (૩) લાકડાની ફાડેલી ફાચર

**ચીતળ-કંદ** (-કન્દ) પું. [અસ્પષ્ટ + સં.] એ નામનો એક વેલો

**ચીતળી** જુઓ 'ચીતરી.' [જાતિ)–'ચિત્તળ.'

**ચીતળો** પું. [જુઓ 'ચીતળ.[2]'] જુઓ 'ચીતળ[2]' (સર્પ-

**ચીતું** જુઓ 'ચત્તું.'

**ચીત્કાર** પું. [સં.] દુઃખની ચીસ, ચિત્કાર

**ચી(-ચીં)થડું(-રું)** ન. [હિં. ચિથડા] ફાટેલા જૂના કપડાનો નાનો ટુકડો [નાની ચીંદરડી

**ચી(-ચીં)થરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીથરું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]

**ચી(-ચીં)થરું** જુઓ 'ચીથડું.' [**-રાં ફાડવાં** (રૂ. પ્ર.) ખરી વાત છોડી અન્ય આડી અવળી વાત કરવી. (૨) જૂઠું બોલવું. **-રાં વીણવાં** (રૂ. પ્ર.) ભીખ માગવી]

**ચી(-ચીં)થરે-હાલ** વિ. [જુઓ 'ચીંથરું' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર. + જુઓ 'હાલ.[2]'] ફાટચાં તૂટચાં કપડાં પહેર્યાં હોય તેવું કંગાળ. (૨) અત્યંત ગરીબ

**ચી(-ચીં)થલું** ન. ખરાબ થઈ ગયેલી ઈંઢોણી

**ચીથવું** સ. ક્રિ. કાપવું. (૨) કચરવું, છૂંદવું. **ચિથાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચિથાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચીધું** વિ. સાંકડા ગળાનું, ચિપાસિયું

**ચીન** પું. [સં.] હિમાલયની ઉત્તરનો એશિયાનો એક વિશાળ પ્રદેશ (પશ્ચિમે મધ્ય એશિયાની સરહદે પહોંચતો, ઉત્તરે રશિયાઈ એશિયાને અડતો અને પૂર્વે સમુદ્ર સુધીનો). (સંજ્ઞા.) [**૦નો શાહુકાર (કે સાવકાર)** (રૂ.પ્ર.) ઠગ, લુચ્ચો, લીધા પછી પાછું ન આપનાર]

**ચીનગવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ચીસ પાડવી. **ચિનગાવું** ભાવે., ક્રિ. **ચિનગાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચીનગી** જુઓ ચિનગી.'

**ચીનગો** જુઓ 'ચિનગો.'

**ચીનત** (-ત્ય) સ્ત્રી. ઓળખ, જાણ, વાકેફગારી

**ચીન-માલા(-ળા)** જુઓ 'ચીણ-માલ.'

**ચીન-વાસી** વિ. [સં., પું.] ચીનનું રહીશ

**ચીનવું** સ. ક્રિ. [સં. चीर्ण ભૂ. કૃ. > પ્રા. चिन्न દ્વારા, ના. ધા., જૂ. ગુ.] (લા.) સતત મનન કરવું

**ચીનસી** ન. એક જાતનું ચામડું

**ચીનાઈ** જુઓ 'ચિનાઈ.' [(રેશમી)

**ચીનાંશુક** (ચીનાંશુક) ન. [સં. चीन + अंशुक] ચીનાઈ સાડી

**ચીનિયો** પું. [સં. चीन + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] એક પ્રકારનો ગૂંદ

**ચીની** વિ. [સં., પું.] ચીનને લગતું, ચીનનું. (૨) વિ., સ્ત્રી. ચીન દેશની સ્ત્રી. (૩) ચીન દેશની ભાષા. (૪) (ચીનમાં-થી આયાત થતી માટે હવે વ્યાપક રીતે) ખાંડ, બૂરું

**ચીની-ખાનું** ન. [જુઓ 'ચીની' + 'ખાનું.'] (ચીનમાંથી આવતું ત્યારથી) ફટાકિયા વગેરે દારૂખાનું

**ચીનો** પું. [સં. चीन + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] ચીનનો વતની, ચીનનો રહીશ, ચીની પ્રજાજન

**ચીપ** (-પ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીપવું.'] દબાવવું એ, દાબ. (૨) (રમતનાં પાનાંની) ફીસ. (૩) લાકડાની પાતળી અણઘડ પટ્ટી. (૪) ચબરકી. (૫) ચૂડી વગેરેમાં ચડાવાતી ધાતુની પાતળી પટ્ટી

**ચીપકવું** અ. ક્રિ. [હિં. ચિપકના] વળગી રહેવું, ચોટી રહેવું. **ચીપકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ચિપકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચીપટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક માછલી

**ચીપટવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ચોટાડવું. (૨) બાથ ભરવી. (૩) (લા.) સંભોગ કરવો. (૪) ખોટો આક્ષેપ મૂકવો. **ચીપટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચિપટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચીપટી** સ્ત્રી. [રવા.] કોઈ બે પદાર્થો વચ્ચે આવી જતાં ચામડી કચડાવી એ

**ચીપટું** વિ. ચપટ બેઠેલું

**ચીપટો** પું. સાણસી જેવું ચપટ પકડવું ઓજાર, ચીમટો

**ચી(-ચે)પડું** ન., **-ડો** પું. આંખનો કાંઈક બંધાઈ ગયેલો સફેદ મેલ, પીયો [ગંજીફાનાં પાનાંની ફીસણી

**ચીપણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીપવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.]

**ચીપણું** ન. [જુઓ 'ચીપવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ચીપણી.' (૨) લાકડામાં કાપા પાડવાનું સંઘાડિયાનું એક સાધન

**ચીપવું** સ. ક્રિ. [રવા.] દબાવવું, દાબવું, અવાજ ન થાય એમ કચરવું. (૨) (ગંજીફાનાં પાનાંનું) ફીસવું. [**ચીપી ચીપીને બોલવું** (રૂ. પ્ર.) ચબાવલાપણે બોલવું. (૨) શબ્દો ઉપર ભાર દઈને બોલવું]. **ચિપાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચિપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચીપચ્યાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ચીપ' દ્વારા.] ભજન વગેરે ગાતી વખતે હાથમાં રાખી વગાડવામાં આવતી લાકડાની બે નાની ચીપ

**ચીપાચીપ** (-પ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીપવું–દ્વિર્ભાવ.] વારંવાર ચીપવું એ. (૨) (લા.) અત્યંત ચોકસાઈ, ચિપાસિયા-વેડા

**ચીપાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીપ' + ગુ. 'આશ' ત. પ્ર.]

(લા.) ચાંપલાપણું. (૨) કંજૂસાઈ

**ચીપા-સોનું** ન. [જુઓ 'ચીપવું' + 'સોનું.'] કસેલું ચોખ્ખું સોનું, કુંદન, કંચન

**ચીપિયા-પટ્ટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીપિયો' + 'પટ્ટી.'] દીવાલ ચણતાં ચણતાં કરાયે જતા એક પ્રકારના વાટા

**ચીપિયું** ન. [જુઓ 'ચીપ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચીપ જડી હોય તેવું સ્ત્રીનું હાથે પહેરવાનું એક જાતનું બલોયું

**ચીપિયો** પું. [જુઓ 'ચીપિયું.'] બે પાનાંવાળું નાનું મોઢું પકડવાનું સાધન, નાનો મોટો ચીમટો. (૨) ચીપિયા-પટ્ટી. (૩) વાછડાને ખસી કરવાનું એક સાધન. (૪) વાળંદનું વાળ ચૂંટવાનું નાનું સાધન. (૫) સ્ત્રીઓના અંબોડા વગેરેમાં ભરાવવાની ચીપિયા-ઘાટની સળી

**ચીપી**[1] વિ. [જુઓ 'ચીપવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] લૂગડાં કે કાપડ ઉપર છાપ દબાવી છાપનાર કારીગર

**ચીપી**[2] સ્ત્રી. માખી ઉડાડવા માટેની ચમરી

**ચીપો**[1] પું. [જુઓ 'ચીપવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] દબાઈ ને ચપટ થઈ ગયેલો પદાર્થ

**ચીપો**[2] પું. કાપણી થયા પછી ખેતરમાં રહેલો જુવાર બાજરા વગેરેના સાંઠાનો મૂળિયાંનો ભાગ, ખીપો

**ચીફ** વિ. [અં.] મુખ્ય, વરિષ્ઠ

**ચીફ-ચીફ** ન. [રવા.] એ નામનું વિદેશનું એક પક્ષી (ગળામાંથી હલકવાળો અવાજ કરનારું)

**ચીફની** સ્ત્રી., ન. માથામાં પહેરવાનું સ્ત્રીઓનું એક ઘરેણું

**ચીબ** (-બ્ય) સ્ત્રી. અડધા ઘૂંઘટમાં મોઢું થોડુંક ઢાંકવાની ક્રિયા કે સ્થિતિ

**ચીબડી(-રી)** સ્ત્રી. [રવા.] ઘુવડની જાતનું નાનું એક પક્ષી, ભેરવ. (૨) (લા.) બહુ બોલ બોલ કરનારી સ્ત્રી

**ચીબડું(-રું)** વિ. [चिपटक > પ્રા. चिविडअ-] દબાયેલા ચપટા નાકવાળું, ચીબું

**ચીબરી** જુઓ 'ચીબડી.'

**ચીબરું** વિ. [જુઓ 'ચીબડું;' ઉચ્ચારણ-ભેદ] જુઓ 'ચીબડું.'

**ચીબું** વિ. [સં. चिपट- > પ્રા. चिविड, 'ડ'નો લોપ.] જુઓ 'ચીબડું.' (૨) (લા.) ચબાવલું

**ચીભડ-ચંપો** (-ચમ્પો) પું. [જુઓ 'ચીભડું' + 'ચંપો.'] ચીભડા જેવી વાસવાળાં ફૂલનો એક વેલો

**ચીભડા-ચોર** પું. [જુઓ 'ચીભડું' + સં.] ચીભડાં જેવી હલકી વસ્તુઓની ચોરી કરનાર માણસ [નો વેલો

**ચીભડી** સ્ત્રી. [સં. चिर्भटिका > પ્રા. चिब्भडिआ-] ચીભડાં-

**ચીભડું** ન. [સં. चिर्भटक- > પ્રા. चिब्भडअ-] ચીભડીનું ફળ. (૨) (લા.) (તિરસ્કારમાં) ઉપરી અધિકારી. [-ડા જેવું (રૂ. પ્ર.) ઘાટઘૂટ વગરનું. **વાડ ચીભડાં ખાય** (કે ગળે) (રૂ. પ્ર.) અશક્ય વાત. (૨) રક્ષક થઈ વિનાશ કરવો]

**ચીપકી**[1] સ્ત્રી. [રવા.] સૂચક ચેતવણી. [**૦ આપવી** (રૂ. પ્ર.)] [ચોખાની એક જાતની પૂરી

**ચીમકી**[2] સ્ત્રી. કમળપત્રમાં વાળીને બનાવેલી શિંગ અને

**ચીમટ** પું. કપાળમાં બે ભમરીવાળો ઘોડો (અપશુકનિયો)

**ચીમટવું** અ. ક્રિ. ચોંટવું. **ચીમટાવું** ભાવે., ક્રિ. **ચિમટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચીમટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીમટો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચીપટી. (૨) ચૂંટિયો, ચીટલો. (૩) નાનો ચીમટો. (૪) (લા.) ચીમકી

**ચીમટું** ન., **-ટો** પું. [જુઓ 'ચીમટવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] નાનો ચીપિયો. (૩) હાથીના પગમાં ભરાવવાનો કાંટાવાળો ચીપિયો. (૩) ચીટલો, ચૂંટિયો [ધતો અવાજ, ચપટી

**ચીમડી** સ્ત્રી. [રવા.] અંગૂઠો અને ત્રીજી આંગળીના મેળથી

**ચીમડ** (-ડ્ય) જુઓ 'ચમેડ.'

**ચીમડવું** સ. ક્રિ. વળ દેવો, મરડવું. **ચીમડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચિમડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચીમડી** સ્ત્રી., **-ડું** ન. કાપણી થઈ ગયા પછી ખેતરમાં જુવાર બાજરાનો રહી ગયેલો કાચો અને કૂણો તે તે છોડ

**ચીમરી** સ્ત્રી. બહુ નાનાં કણસલાંવાળો જુવાર બાજરીનો છોડ. (૨) શેરડીનાં પડછાં

**ચીમળવું** સ. ક્રિ. વળ દેવો, આમળવું. **ચીમળાવું**[1] કર્મણિ., ક્રિ. **ચિમળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચીમળાવું**[2] અ. ક્રિ. (ફૂલ રોપાં વગેરેનું) કરમાઈ જવું. (૨) (લા.) મનમાં બળ્યા કરવું [ચબાવલું

**ચીમણું** વિ. [રવા.] જેનું બોલ્યું ન ગમે તેવું. (૨)

**ચીયો**[1] પું. કાળી જાતનો એક મજબૂત પથ્થર, કાળમીંઢ પથ્થર, ચીચો

**ચીયો**[2] પું એક પ્રકારનું ઘાસ

**ચીર**[1] ન. [સં.] ઝાડની છાલનું વસ્ત્ર. (૨) રેશમી વસ્ત્ર

**ચીર**[2] (-રચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીરવું.'] ફાડ, ફાડિયું

**ચીર-કનિયું** ન. [સં. चीर દ્વારા.] એ નામનું એક લૂગડું

**ચીરખ** ન. મંગળ કાર્યમાં વપરાતું ગોદડું કે ગાદલું

**ચીરખી** સ્ત્રી. ઘઉંની એક સ્વાદિષ્ઠ વાની (મીઠું અને થોડા તેલના તેમજ મસાલો નાખીને કરેલી)

**ચીર-ચપેટો** સ્ત્રી. એ નામની એક રમત

**ચીર-ચૂંદડી** સ્ત્રી. [સં. + 'ચૂંદડી.'] (લા.) કૂવાની નજીક દોરવામાં આવતું ચિત્ર [એક ઘરેણું

**ચીર-ચૂડી** સ્ત્રી. [સં. + 'ચૂડી.'] (લા.) સ્ત્રીને હાથે પહેરવાનું

**ચીરડાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ગુસ્સે થવું, રોષે ભરાવું. **ચિરડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચીરડી**[1] સ્ત્રી. [સં. चीर + ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાની ઉંમરની સ્ત્રીઓનું ઓઢવાનું એક મૂલ્યવાન રેશમી વસ્ત્ર

**ચીરડી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીરડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] છોકરીઓને ઓઢવાનો ઓઢણાનો નાનો ચીરો

**ચીરડું** ન. [જુઓ 'ચારો' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઈનામ આપવામાં આવેલો ખેતી લાયક જમીનનો નાનો નાનો તે તે ટુકડો. (૨) ઇજારદાર કે ખેડૂતનું ખેતર વધારે માગણીથી વેચવામાં આવે ત્યારે ઇજારદાર કે ખેડૂતને આપવામાં આવતા અમુક ટકા

**ચીરણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીરવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ફાટ, તરડ [સ્ત્રીઓનું કપડું (મશ્કરીમાં)

**ચીર-પટોળું** ન. [સં. + જુઓ 'પટોળું.'] (લા.) ફાટેલું-તૂટેલું

**ચીર-ફાડ** (ચીરચ ફાડચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીરવું' + 'ફાડવું.'] ચીરવું અને ફાડવું એ

**ચીરલી** સ્ત્રી. ચાર ઇંદ્રિયોવાળા જીવોનો એક પ્રકાર

**ચીરવું¹** સ. ક્રિ. [સં. ચીરનો કપડાનો ફાટેલો ટુકડો એવો અર્થ પણ છે. એમાંથી પ્રા. માં પણ એ અર્થ જોવા મળે છે. વળી સં. चीर्ण 'ફાટેલું' એ અર્થ પણ છે. એના વિકાસમાં 'ફાડવું' અર્થ વિકસ્યો દેખાય છે.] ફાડવું. (૨) (લા.) વચ્ચેથી ભાગ પાડી એમાંથી પસાર થવું. (૩) ઘરાક પાસેથી (વેપારીએ) ઘણો વધુ ભાવ લેવો. [**ચીરી ના(-નાં)ખવું** (રૂ. પ્ર.) સખત નુકસાન પહોંચાડવું. **ચીરીને મરચાં ભરવાં** (રૂ. પ્ર.) સખત માર મારવો. **ચીરીને મીઠું ભરવું** (રૂ. પ્ર.) સખત ક્રૂર સજા કરવી. **મોવાળો ચીરવો** (રૂ. પ્ર.) ઝીણવટમાં ઊતરવું] **ચિરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચિરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચીરવું²** વિ. તીક્ષ્ણ, તેજ

**ચીર-હરણ** ન. [સં.] વસ્ત્રો ઉઠાવી જવાં એ, વસ્ત્ર-હરણ. (૨) (લા.) કોઈની આબરૂ હલકી કરવી એ

**ચીરાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીરવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] ચીરવાની ક્રિયા. (૨) ચીરવાનું મહેનતાણું

**ચીરા-ખીણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીરો' + 'ખીણ.'] જેમાં તરડ પડી છે તેવી ડુંગર કે પહાડની ખીણ

**ચીરાબંદી** (-બન્દી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીરો' + ફા. 'બંદી.'] પથ્થર કે ઈંટોની ફરસ કરવી એ, ફરસ-બંદી

**ચીરા-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [જુઓ 'ચીરો' + ફા. 'બન્દ્.'] પથ્થર કે ઈંટોની ફરસ કરી હોય તેવું

**ચીરાંબર** (ચીરામ્બર) ન. [સં. चीर+अम्बर] ઝાડની છાલનું વસ્ત્ર

**ચીરિણી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] જેણે ઝાડની છાલનાં વસ્ત્ર પહેર્યાં હોય તેવી સ્ત્રી

**ચીરિયું¹** ન. [જુઓ 'ચીર²' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ચીર.²' [**-યાં ના(-નાં)ખવાં** (રૂ. પ્ર.) કેરીનાં ફાડિયાંનાં અથાણાં આથવાં]

**ચીરિયું²** ન. એ નામની એક લાંબી જાતની માછલી

**ચીરી¹** સ્ત્રી. [પ્રા. માં મળે છે.] લૂગડાનો ફાટેલો કે ફાટેલો નાનો પટ્ટો. (૨) જુઓ 'ચીર.' [જાતનું તમરું

**ચીરી²** સ્ત્રી. એ નામની એક માછલીની જાત. (૨) એક

**ચીરો** પું. [પ્રા.માં ચીરઅ-, સં. चीर વહ્કલ દ્વારા] ફાટ, મોટી તરડ. (૨) ફાડેલો કોઈ પણ છૂટો પડેલો પદાર્થ (-એ લાકડાનો હોય કે લૂગડા યા કાગળ જેવા કોઈ પદાર્થનો પણ હોય). (૩) (જમીનનો) ચિરોટિયો

**ચીર્ણ** વિ. [સં.] એકઠું કરેલું. (૨) ફાડેલું, ચીરેલું

**ચીલ¹** ન. [દે. પ્રા. चिल्ल પું.] એક વનસ્પતિ, ઝીલ. (૨) એ નામનો એક છોડ

**ચીલ²** પું. જુઓ 'ચીઢ¹' (ચીકણો રસ).

**ચીલ³** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. चिल्ला, હિં.] સમડી. [**૦ઝડપ** (રૂ. પ્ર.) સમડીની ઝડપથી ઊંચકી જવાની ક્રિયા]

**ચીલકી** સ્ત્રી. માછલાનું તેલ

**ચીલ-ચપટા** સ્ત્રી. એ નામની એક રમત

**ચીલ-ચીલો** સ્ત્રી. એ નામની એક રમત

**ચીલ-ઝડપ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીલ³' + 'ઝડપ'] સમડીના જેવી ત્વરા. [**૦ કરવી** (રૂ.પ્ર.) ઝડપથી ઝૂંટવી લેવું]

**ચીલ-ઝડપિયું, ચીલ-ઝડપી** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું'-'ઈ' ત. પ્ર.] સમડીની ઝડપ જેવી ઝડપવાળું, બહુ જ ઉતાવળિયું

**ચીલ-ઝપટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીલ.³' + 'ઝપટ.'] (લા.) ઘંટી-ખીલડો નામની રમતનું એક નામ [એક રમત

**ચીલ-ઝપટો** પું. [+ ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] એ નામની

**ચીલ-ડાંગર** પું. ઢીંચણથી ઘૂંટી સુધીના હાડકાનો નળો

**ચીલતાણું** અ. ક્રિ. નિસાસો. (૨) બૂમ પાડવી

**ચીલ-પૂજનિક** વિ. [જુઓ 'ચીલો' + 'પૂજનિક.'] (લા.) રીતરિવાજ પ્રમાણે ચાલનારું

**ચીલ-ભુલી** વિ. છોકરમતિયું

**ચીલર** ન. (નાના નાના સિક્કાઓનું) પરચૂરણ, ખુડદો

**ચીલા-વશ** વિ. [જુઓ 'ચીલો' + સં.] ચાલુ રીતરિવાજને અધીન રહેનારું, એકધારી રૂઢિ પ્રમાણે ચાલનારું. (૨) ક્રિ. વિ. રૂઢિ પ્રમાણે વર્તાય એમ

**ચીલા-વાટ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ચીલો' + 'વાઢવું.'] ગાડાવટમાં ચીલો સીધો કપાયો હોય છે તેમ પાધરું

**ચીલા-વેરો** પું. [જુઓ 'ચીલો' + 'વેરો.'] રસ્તા ઉપરથી વાહન ચાલવા માટે લેવામાં આવતો કર

**ચીલા(-લે) ચાલુ** વિ. [જુઓ 'ચીલો' + 'ચાલુ'] જુઓ 'ચીલા-વશ(૧)'.

**ચીલુડી** સ્ત્રી. એ નામનો એક છોડ

**ચીલે-ચાલુ** જુઓ 'ચીલા-ચાલુ.'

**ચીલો¹** પું. ગાડાવાટમાં પૈડાંના માર્ગનો પડેલો ચાલુ ખાંચો. (૨) માર્ગ, રસ્તો. (૩) (લા.) ચાલુ રિવાજ, શિરસ્તો, સંપ્રદાય. [**-લામાં પડવું** (રૂ. પ્ર.) રૂઢિ પ્રમાણે ચાલ્યા કરવું કે જવું. **-લે ચઢ(-ઢ)વું** (રૂ. પ્ર.) સીધા માર્ગ પર ચાલ્યા જવું, સારે માર્ગે રહેવું. **-લે ચાલવું** (રૂ. પ્ર.) રાબેતા મુજબ કામ કર્યે જવું. **-લે પડવું** (રૂ. પ્ર.) ચાલુ રિવાજનો આશ્રય કરવો. **૦ કાપવો** (રૂ. પ્ર.) આગળ ચાલતા વાહનને વટાવવા પડખેથી ચડાવી વાહનને આગળ લાવી મૂકવું. **૦ પડવો** (રૂ. પ્ર.) નવો રિવાજ ચાલુ થવો. **૦ પાડવો** (રૂ.પ્ર.) નવો રિવાજ ચાલુ કરવો] ['ચિલ્લો'

**ચીલો²** પું. [ફા. ચિલ્લહ્] પીરનું સ્થાનક, જુઓ 'ચિલ્લો'-

**ચીવટ** જુઓ 'ચિવ્વટ.' [જુઓ 'ચિવ્વટાઈ.'

**ચીવટાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીવટ' + ગુ. 'આઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**ચીવર** ન. [સં.] વસ્ત્ર, લૂગડું, કપડું. (૨) બૌદ્ધ ભિક્ષુઓનું કપડું. (૩) ચીંથરું [વસ્ત્ર અને ઠામ

**ચીવર-પાત્ર** ન., બ. વ. [સં.] બૌદ્ધ ભિક્ષુ-ભિક્ષુણીઓનાં

**ચીવરી** વિ., પું. [સં., પું.] ચીવરધારી બૌદ્ધ ભિક્ષુ

**ચીવળું** વિ. ચવળ થઈ ગયેલું

**ચીસ** સ્ત્રી. [રવા.] ભય કે ત્રાસને કારણે પાડેલી તીણી બૂમ. [**૦ ખાઈ જવી, ૦ખાવી** (રૂ.પ્ર.) ત્રાસી જવું. **૦ ના(-નાં)ખવી, ૦ પાડવી** (રૂ. પ્ર.) તીણી બૂમ મારવી. (૨) ત્રાસ પામવું]

**ચીસ-કાર,-રો** પું. [+ સં. कार ૦ક દ્વારા.], **ચીસકો** પું. [જુઓ 'ચીસ' + ગુ. 'કો' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ચીસ.'

**ચીસ-પટ્ટી** સ્ત્રી. સ્ત્રીઓના કંઠનું એક ઘરેણું [તીણી બૂમો

**ચીસ-રાણ** ન. [જુઓ 'ચીસ,' દ્વારા.] રોવા સાથેની

**ચીસાચીસ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીસ,'-દ્વિર્ભાવ.] વારંવાર તીણી

ભૂમો પાડવાની ક્રિયા [‘ચીસ.’
**ચીસાડો** પું. [જુઓ ‘ચીસ’ + ગુ. ‘આડો’ ત. પ્ર.] જુઓ
**ચીસું** વિ. કંજૂસ. (૨) દોઢડાહ્યું, ચોળી ચીકણું કરનારું
**ચીળિયાં** ન., બ. વ. અનાજનું વજન કરવાનાં કોળિયાં
**ચીં** ક્રિ. વિ. [રવા.] નાનાં પંખીઓનો અવાજ. [૦ **બોલવું** (રૂ. પ્ર.) તાબે થવું. ૦ **બોલાવવું** (રૂ. પ્ર.) તાબે કરવું, હરાવવું, વશ કરવું]
**ચીંઈ** ન. સીતાફળનો ઠળિયો
**ચીંઊંટી** સ્ત્રી. કીડી [વંદાની જાતનું એક જંતુ
**ચીંગડી** સ્ત્રી. કરચલાની જાતનું એક દરિયાઈ પ્રાણી. (૨)
**ચીંગલ-પટ્ટા** સ્ત્રી. એ નામની એક રમત
**ચીંગા-પોટી** ન. પીંછું ન આવ્યું હોય તેવું પક્ષી. (૨) (લા.) નાનાં બાળકોવાળું કુટુંબ
**ચીંગામીંગા** ક્રિ. વિ. [રવા.] ચુપચૂપ
**ચીંગું** વિ. [જુઓ ‘ચિંગૂસ.’] જુઓ ‘ચિંગૂસ.’
**ચીંઘોડી** સ્ત્રી. એ નામની એક રમત
**ચીંચ-ખાર** પું. [સં. चिञ्चा + क्षार > પ્રા. चिंचाखार] આંબલીનો ક્ષાર
**ચીંચ-પટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] ઉદ્ધતાઈ
**ચીંચરવટો** પું. ચીંદરડી
**ચીંચલા(-વા)વવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ટળવળાવવું, રગાવવું
**ચીંચવો** પું. [રવા.] હીંચકો. (૨) ચક-ડોળ, ફજેત-ફાળકો
**ચીંચાટ** પું. [જુઓ ‘ચીં,’–દ્વિર્ભાવ + ગુ. ‘આટ’ ત. પ્ર.] ચીં ચીં એવો અવાજ
**ચીંચીં** ક્રિ. વિ. ચકલી છછુંદર વગેરેનો અવાજ થાય એમ
**ચીંચું**[1] પું. [રવા.] ચિચોડો, કોલુ
**ચીંચુ**[2] સ્ત્રી. [સં. चिञ्चा > પ્રા. चिंच દ્વારા] આંબલી
**ચીં(-ચૂં)ટિયો** પું. અંગૂઠો અને પહેલી આંગળીથી લેવામાં આવતો ચીમટો
**ચીંટોરું** ન. એ નામનું એક પક્ષી
**ચીંથરડું** જુઓ ‘ચિથરડું.’
**ચીંથરિયાળ** જુઓ ‘ચિથરિયાળ.’
**ચીંથરિયું**[1] વિ. [જુઓ ‘ચીંથરું’ + ગુ. ‘ઇયું’ ત. પ્ર.] જુઓ ‘ચિથરિયું.’. (૨) (લા.) માલ વગરનું
**ચીંથરિયું**[2] ન. [જુઓ ‘ચીંથરું’ + ગુ. ‘ઇયું’ સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) માલ વગરની વસ્તુ કે લખાણ
**ચીંથરી** જુઓ ‘ચીથરી.’
**ચીંથરું** જુઓ ‘ચીથરું.’
**ચીંથરે-હાલ** જુઓ ‘ચીથરે-હાલ.’
**ચીંથલું** જુઓ ‘ચીથલું.’
**ચીંદ(-ધ)ડી** સ્ત્રી. લૂગડામાં કોઈ વસ્તુ નાખી ગાંઠ બાંધીને કરેલો નાની પોટલીનો આકાર
**ચીંદ(-ધ)રડી** સ્ત્રી. [જુઓ ‘ચીંદ(-ધ)-ડી’ + વચ્ચે ‘ર’ સ્વાર્થે મધ્યગ.] જુઓ ‘ચીંદડી’. (૨) નાની ચીરી (કપડાની). (૩) (લા.) લંગોટી
**ચીંદ(-ધ)રડું** ન. [જુઓ ‘ચીંદરડી.’] નાનું ચીંથરું. (૨) લાકડાના વાંક કાપવાનું સુથારનું એક સાધન
**ચીંદ(-ધ)રડો** પું. [જુઓ ‘ચીંદરડી.’] મોટું ચીંથરું, ચીંથરાનો પટ્ટો
**ચીંદરી** જુઓ ‘ચીંદરડી.’
**ચીંદોટી** સ્ત્રી. ચીંદરડી, ચીંચરવટો
**ચીંધડી** જુઓ ‘ચીંદડી.’
**ચીંધણ-વીંધણ** વિ. કાયર થઈ ગયેલું
**ચીંધણું** ન. [જુઓ ‘ચીંધવું’ + ગુ. ‘અણું’ કૃ. પ્ર.] ચીંધવું-બતાવવું એ (આંગળીથી)
**ચીંધરડી** જુઓ ‘ચીંદરડી.’
**ચીંધરડું** જુઓ ‘ચીંદરડું.’
**ચીંધરડો** જુઓ ‘ચીંદરડો.’
**ચીંધવું** સ. ક્રિ. [સં. चिह्न > પ્રા. चिंध,–ના. ધા.] આંગળીથી બતાવવું. (૨) (કામ) બતાવવું, સોંપવું. [**આંગળી ચીંધવી** (રૂ. પ્ર.) –ને ઉદ્દેશી કાંઈ પણ ઘસાતું કહેવું-કરવું. (૨) કાંઈ પણ નાનો-શો ઠપકો આપવો.] **ચીંધાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચીંધાઢ(-વ)વું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ચીંધાઢ(-વ)વું, ચીંધાવું** જુઓ ઉપર ‘ચીંધવું’માં.
**ચીંધી** સ્ત્રી. [જુઓ ‘ચીંધડી.’] જુઓ ‘ચીંધડી’-‘ચીંદડી.’
**ચીંબોળવું** સ. ક્રિ. ચોમળવું, આમળવું. **ચીંબોળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચીંબોળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ચીંબોળાવવું, ચીંબોળાવું** જુઓ ‘ચીંબોળવું’માં.
**ચીંવી-ચીંવી** સ્ત્રી. [રવા.] એ નામની એક રમત
**ચુકબાણ** ન. [અસ્પષ્ટ + સં.] એ નામનું એક હથિયાર
**ચુકવણી** સ્ત્રી. [જુઓ ‘ચૂકવવું’ + ગુ. ‘અણી’ કૃ. પ્ર.] ચૂકવવું એ, ચૂકતે આપી દેવું એ, ચૂકતે ભરણું
**ચુકવાવવું**[1] જુઓ ‘ચૂકવવું’માં.
**ચુકવાવવું**[2] પુનઃપ્રે., સ. ક્રિ. જુઓ ‘ચૂકવું’માં ‘ચુકાવવું.’ એ ‘ચુકાવવું’નું આ પુનઃપ્રે. રૂપ
**ચુકાઉ** વિ. [જુઓ ‘ચૂકવવું’ + ગુ. ‘આઉ’ કૃ. પ્ર.] નક્કી કરેલું (ચૂકવવા માટે). (૨) જથ્થાબંધ
**ચુકાટ-ભાજી** સ્ત્રી. ગોળાની રમતમાં બોલાતો એક શબ્દ
**ચુકાત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ ‘ચૂકવવું’ + ગુ. ‘આત’ કૃ. પ્ર.] વસૂલાત, ભરણું, ફેડ
**ચુકાદો** પું. [હિં. चुकौता] નિર્ણય. (૨) ફેંસલો, નિકાલ, નિવેડો, ‘અવૉર્ડ,’ ‘વર્ડિક.’ [૦ **આપવો**, ૦ **સંભળાવવો** (રૂ. પ્ર.) ફેંસલો કરી-કહી આપવો]
**ચુકાવવું, ચુકાવું** જુઓ ‘ચૂકવું’માં.
**ચુકાવો** પું. [જુઓ ‘ચૂકવવું’ + ગુ. ‘આવો’ કૃ. પ્ર.] ચૂકવવું એ, ભરપાઈ કરી આપવું એ
**ચુકીવટ** પું. ચારપાઈ
**ચુગદ** ન. [ફા.] ઘુવડ. (૨) (લા.) પું. મૂર્ખ માણસ
**ચુગલ-ખોર** વિ. [તુર્કી. ચુગ્લ્ + ફા. પ્રત્યય.] ચાડી ખાનાર, પરોક્ષમાં નિંદા કરનાર
**ચુગલખોરી** સ્ત્રી. [+ ફા. ‘ઈ’ પ્ર.] ચાડી કરવાની આદત
**ચુગલી** સ્ત્રી. [+ ફા. ‘ઈ’ પ્ર.] ચાડી, પરોક્ષ-નિંદા
**ચુગલી-ખોર** વિ. [ફા.], **ચુગલું** વિ. [જુઓ ‘ચુગલ’ + ગુ. ‘ઉ’ સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ ‘ચુગલ.’
**ચુગાલ** સ્ત્રી. ફસાવવાની ક્રિયા, દાવ, પેચ
**ચુગાવવું, ચુગાવું** જુઓ ‘ચૂગવું’માં.

**ચુગ્ગી** વિ. પાતળું. (૨) થોડું, અલ્પ

**ચુઘલ** પું. [ફા.] ચલમનું કાણું બંધ રાખવા વપરાતો કાંકરો

**ચુચકાર** પું. [જુઓ 'ચુચકારવું.'] હોઠથી કરાતો અવાજ

**ચુચકારવું** અ. ક્રિ. [રવા.] આનંદથી હોઠ દ્વારા 'ચુ ચુ' એવો અવાજ કરવો. (૨) ઉશ્કેરવું. (૩) પંપાળવું

**ચુચવાવવું** જુઓ 'ચૂચવવું'માં.

**ચુચિ** સ્ત્રી., -ચુક પું., ન., -ચૂક ન. [સં.] સ્તનની ડીંટડી

**ચુચ્ચટ** પું., બ. વ. મોટાં સ્તન

**ચુછંડું** (ચુછણ્ડું) વિ. કંજૂસ. (૨) તદ્દન થોડું, સ્વલ્પ, જરાક

**ચુટકલો** પું. [જુઓ 'ચૂટકો' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનો ટુચકો, નાની વાર્તા. (૨) શબ્દ-વિનોદ. (૩) મશ્કરી, મજાક, (૪) નિંદાત્મક લેખન

**ચુટકાવવું** જુઓ 'ચૂટકવું'માં.

**ચુડાલ** (-લ્ય), **લી**[૧] સ્ત્રી. એક જાતનું ઘાસ. (૨) ધોળી ચણોઠી. (૩) નાગરમોથ

**ચુડાલી**[૨](-ળી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂડો' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચૂડાવાળી સધવા સ્ત્રી, સોહાગણ, સુહાસણી

**ચુડિયાલો(-યો)** પું. એ નામનો એક માત્રામેળ છંદ. (પિં.)

**ચુડેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [હિં. ચુડૈલ] (અંધ માન્યતા પ્રમાણે) એક પ્રકારની ભૂતડી, ડાકણ. (૨) (લા.) કદરૂપી સ્ત્રી. [૦ની પીઠ, ૦નો વાંસો (રૂ.પ્ર.) ભયંકર બાબત. ૦ રાસડા લે તેવું (રૂ. પ્ર.) તદ્દન ઉજ્જડ]

**ચુણાવવું,**[૧-૨] **ચુણાવું** જુઓ 'ચૂણવું'[૧-૨]માં.

**ચુનચણી** સ્ત્રી. [મરા.] ચૂનાનું પાણી

**ચુનંદું** વિ. [ફા. ચુનન્દહ્] પસંદ કરેલું, વીણી કાઢેલું. (૨) વિખ્યાત, મશહૂર. (૩) કુશળ, પ્રવીણ, હોશિયાર

**ચુનાઈ** વિ. [જુઓ 'ચૂનો' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ચૂનાને લગતું, ચૂનાનું

**ચુનારડું** ન. [જુઓ 'ચુનારો' + ગુ. 'ડું' ત. પ્ર.] ચૂના-કામ કરનારનું થાપ મારવાનું હથિયાર, લેલું

**ચુનાર(-રે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચુનારો' + ગુ. 'અ-(-એ)ણ' ત. પ્ર.] ચુનારા જ્ઞાતિની સ્ત્રી

**ચુનાર-વાડો** પું. [જુઓ 'ચુનારો' + 'વાડો.'] ચુનારા લોકોનો લત્તો કે મહોલ્લો

**ચુનારિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ચુનારો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'ચુનારો.'

**ચુનારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચુનારો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'ચુનારણ.'

**ચુનારું** ન. [સં. चूर्णकारक- > પ્રા. चुन्नारअ-] ચૂનાના ગારાનું તગારું, બકડિયું

**ચુનારેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'ચુનારણ.'

**ચુનારો** પું. [જુઓ 'ચુનારું.'] પથ્થરના ટુકડાઓને ભઠ્ઠીમાં પકવી ચૂનો પાડનારી જ્ઞાતિ અને એનો માણસ. (સંજ્ઞા) (૨) છો અને મકાન ધોળવાનું કામ કરનાર કામગાર

**ચુનાવ** પું. [હિં.] ચૂંટણી, 'ઇલેક્શન'

**ચુનાવવું, ચુનાવું** જુઓ 'ચૂનવું'માં.

**ચુનાળ** વિ. [જુઓ 'ચૂનો' + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.] ચૂનાના અંશવાળું. (૨) (-ળ્ય) સ્ત્રી. ચૂનાવાળી જમીન, ચૂનાના પથ્થરવાળી જમીન

**ચુનાળિયો** પું. [જુઓ 'ચૂનો' દ્વારા.] ચૂનો રાખવાની લાંબી ડબ્બી (ભૂંગળી જેવી) [(૨) ન. ચુનારડું, લેલું

**ચુનાળું** વિ. [જુઓ 'ચૂનો' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] ચૂનાવાળું

**ચુનાંચુની** સ્ત્રી. [રવા.] નિરર્થક વાતચીત, કથકથ. (૨) ભૂલ જોવી એ, ખામી જોવાનો પ્રયત્ન

**ચુનેરી** વિ. [જુઓ 'ચૂનો' દ્વારા.] ચૂનાની ચણતરવાળું અને ચૂનાથી ધોળેલું (મકાન)

**ચુનૌટી** સ્ત્રી. [સં. चूर्णवर्तिका > પ્રા. चुन्न-उट्टिआ, હિં.] ચૂનો કાઢવાની ભૂંગળી જેવી ડબ્બી

**ચુ(-ચૂ)પ** ક્રિ. વિ. [સં. चुप् ચૂપકીથી ચાલવાના અર્થમાં અને ફા. 'ચુપ'] લેશ પણ મોઢેથી અવાજ ન થાય એ રીતે, શાંત, મૂક. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) બોલતું બંધ કરવું]

**ચુ(-ચૂ)પકી, ચુપકીદી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચુપ' દ્વારા.] તદ્દન મૂંગા રહેવું એ, તદ્દન મૌન

**ચુ(-ચૂ)પકો** પું. [જુઓ 'ચુપ' દ્વારા.] કશું નથી એમ બતાવવા અંગૂઠો બતાવવાની ક્રિયા

**ચુ(-ચૂ)પ-ચાપ, ચુ(-ચૂ)પા-ચુ(-ચૂ)પ** ક્રિ. વિ [જુઓ 'ચુ(-ચૂ)પ,' -દ્વિર્ભાવ.] તદ્દન છાનામાનાં, મોઢેથી લેશ પણ અવાજ કર્યા વિના

**ચુ(-ચૂ)પ-ચુ(-ચૂ)પ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ચુ(-ચૂ)પ,'-દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ચુપચાપ.' (૨) સ્ત્રી એક જાતની મીઠાઈ. (૩) ખાવાની તમાકુ. (પુષ્ટિ.)

**ચુ(-ચૂ)પ-છિનાળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચુપ' + 'છિનાળ.'] દેખાવમાં પવિત્ર લાગતી વ્યભિચારી સ્ત્રી. (૨) નખરાંખોર સ્ત્રી

**ચુ(-ચૂ)પા-ચુ(-ચૂ)પ** જુઓ 'ચુપ-ચાપ.'

**ચુપાવવું, ચુપાવું** જુઓ 'ચૂપવું'માં.

**ચુબકિયાળું** વિ. [જુઓ 'ચુબકિયું' + ગુ. 'આળું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ચૂમકીવાળું, ચૂમકી ભાતની છાપવાળું કે બાંધેલું (ચૂંદડી વગેરે)

**ચુબુકણી** સ્ત્રી. તીક્ષ્ણ હથિયારથી પડતું જખમ કે કાણું

**ચુભાવવું, ચુભાવું** જુઓ ચૂભવું'માં.

**ચુમકારવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ચુંબન કરી વહાલ કરવું

**ચુમકારી** સ્ત્રી. [જુઓ ''ચુમકારવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] ઘોડાં કૂતરાં વગેરેને હોઠથી 'ચૂ ચૂ' કરી બોલાવવાની ક્રિયા

**ચુમા-ચાટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂમવું' + 'ચાટવું' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ચૂમી ભરીને રમાડવાની ક્રિયા (બાળકને)

**ચુ(-ચું)માલીસ(-શ)** જુઓ 'ચુંમાળીસ.'

**ચુ(-ચું)માલીસ(-શ)-મું** જુઓ 'ચુંમાળીસ-મું.'

**ચુ(-ચું)માલાં** જુઓ 'ચુંમાળાં.'

**ચુ(-ચું)માલો** જુઓ 'ચુંમાળો,'

**ચુમાવવું, ચુમાવું** જુઓ 'ચૂમવું'માં.

**ચુ(-ચું)માળાં(-લાં)** જુઓ 'ચુંમાળાં.'

**ચુ(-ચું)માળી(-લી)સ(-શ)** જુઓ 'ચુંમાળીસમું.'

**ચુ(-ચું)માળી(-લી)સ(-શ)-મું** જુઓ 'ચુંમાળીસ-મું.'

**ચુ(ચું)માળુ(-લું)** ન. -ળો (-લો) જુઓ 'ચુંમાળો.'

**ચુમોતેર** જુઓ 'ચુંમોતેર.'

**ચુમ્મોતેર-મું** જુઓ 'ચુંમોતેર-મું.'
**ચુમ્મોતેરિયો** જુઓ 'ચુંમોતેરિયો.'
**ચુરઢિયો** પું. ગોળાકાર છાપરાની ચોગમ ભીડેલી ઝૂંપડી, કૂબો, ચૂરડો [ભૂકો કે નાની નાની કરચ
**ચુરાડો** પું. [જુઓ 'ચૂરો' દ્વારા.] ભૂકો, ચૂરો. (૨) ઈંટનો
**ચુરાવવું, ચુરાવું** જુઓ 'ચૂરવું'માં.
**ચુરૂક** પું. [રવા.] નાનાં નાનાં પક્ષીઓનો અવાજ
**ચુરૂસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. અદેખાઈ, ઈર્ષ્યા, ખાર
**ચુલ-બુલ** (ચુલ્ય-બુલ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] રમતિયાળ સ્વભાવ
**ચુલબુલિયું** વિ. [જુઓ 'ચુલ-બુલ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] રમતિયાળ
**ચુલ-બુલી** સ્ત્રી. [રવા.] જુઓ 'ચુલ-બુલ.'
**ચુલાવટી** સ્ત્રી. ચૂનાની ગાર
**ચુલિયાળો** જુઓ 'ચુડિયાળો.'
**ચુલુ(લ્લુ)ક** પું. [સં] ચાંગળું, ચાપવું
**ચુલેતરું** ન. તેતરના જેવું લાંબી ચાંચવાળું એક પક્ષી
**ચુલેતરો** પું. કાચી કેરી વગેરે કાપવાનો સૂડો
**ચુલ્લક** જુઓ 'ચુલુક.' [ચૂલો
**ચુલ્લિ, ચુલ્લિકા, ચુલ્લી** સ્ત્રી. [ સં. ] ચલ, મોટો નાનો
**ચુવડા(-રા)વવું, ચુવાડવું, ચુવાવું** જુઓ 'ચૂવું'માં.
**ચુવાક** પું., -ણી સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂવું' દ્વારા. + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] (છાપરામાંથી) ચૂવું એ
**ચુસક્કર** વિ. [જુઓ 'ચૂસવું' દ્વારા.] ચૂસવાની ટેવવાળું
**ચુસ-ચુસા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂસવું,'-દ્વિર્ભાવ.] શેરડી વગેરે ચાવવાનો અવાજ
**ચુસણિયું**[1] વિ. [જુઓ 'ચૂસણ[1]' + ગુ. 'ઇયું' કર્તૃવાચક ત. પ્ર ] (લા.) જુઓ 'ચૂસણ-ખોર.'
**ચુસણિયું**[2] ન. [જુઓ 'ચૂસણ' + ગુ. 'ઇયું' ક્રિયાવાચક ત. પ્ર ] ચૂસવાનું સાધન, ધાવણી. (૨) શાહીચૂસ કાગળ
**ચુસાડવું** જુઓ 'ચૂસવું'માં.
**ચુસાણ** ન. [જુઓ 'ચુસાવું' + ગુ. 'આણ' કૃ. પ્ર.] ચુસાવું એ. (૨) ખાલી જગ્યા, 'વેક્યૂમ'
**ચુસાવવું, ચુસાવું** જુઓ 'ચૂસવું'માં.
**ચુસ્ત** વિ. [ફા., અર્થ 'ચાલાક'] (લા.) ચપોચપ તંગ પહેર્યું હોય તેવું. (૨) હઠાગ્રહી
**ચુસ્તી** સ્ત્રી. [+ ફા. 'ઈ' પ્ર.] ચુસ્તપણું
**ચુસ્તો** પું. બેટાં કે બકરાંનાં બચ્ચાંઓનું આમાશય
**ચુસ્દો** પું વાગોળનારાં પશુઓનું ચોથું પેટ
**ચુળબુળિયું** વિ. [રવા.] અસ્પષ્ટ રીતે વાંચનારું
**ચુંગ(-ગા)લ** (ચુઙ્ગ(-ઙ્ગા)લ) સ્ત્રી. [ફા., અર્થ 'પંજો.'] પંજો. (૨) (લા.) ફસામણી, સંકડામણ, સકંજો. [૦માં આવવું (રૂ. પ્ર.) ફસાવું. ૦માં લેવું (રૂ. પ્ર.) ફસાવવું. (૨) સકંજામાં લેવું ]
**ચુંગી** (ચુઙ્ગી) સ્ત્રી. [હિં.] તમાકુ ગાંજો વગેરેનો ધુમાડો પીવાની ઊભા ઘાટની માટીની નળી, ધતૂરી, ચલમ. (૨) ભાગ-બટાઈ. (૩) જકાત
**ચુંગી-ખાનું** (ચુઙ્ગી) ન. [+ જુઓ 'ખાનું.'], **ચુંગી-ઘર** ન. [+ જુઓ 'ઘર.'] જકાતી થાણું
**ચુંગી-વેરો** (ચુઙ્ગી-) પું. [ + જુઓ 'વેરો.'] (લા.) નગર કે ગામમાં આવતા માલ ઉપર લેવાતી જકાત, 'ઑક્ટ્રૉઈ'
**ચુંબક** (ચુમ્બક) વિ. [સં.] ચુંબન કરનારું. (૨) પોતા તરફ ખેંચનારું. (૩) પું., ન. [સં., પું.] લોખંડને પોતા તરફ ખેંચનારી એક ખાસ ધાતુ, કાંત-લોહ, લોહચુંબક, 'મૅગ્નેટ'
**ચુંબક-તા** (ચુમ્બક-) સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] ચુંબકપણું, આકર્ષણ-શક્તિ, 'મૅગ્નેટિઝમ' (ર.વા.)
**ચુંબકન** (ચુમ્બકન) ન. [સં. चुम्ब् ધાતુ પરથી સંસ્કૃતાભાસી ગુ.] લોખંડ ઉપર ચુંબકના પાસ આપવાની ક્રિયા
**ચુંબક-નલી(-ળી)** (ચુમ્બક-) સ્ત્રી. [સં.] વક્રનળી
**ચુંબક-મિતિ** (ચુમ્બક-) સ્ત્રી. [સં.] આકર્ષણ-શક્તિનું માપ કરવાની ક્રિયા. (૨) એવું માપ કરવાનું યંત્ર
**ચુંબકીય** (ચુમ્બકીય) વિ. [સં.] લોહ-ચુંબકને લગતું, લોહચુંબકનું. (૨) લોહચુંબકથી આકર્ષણ પામી શકે તેવું
**ચુંબન** (ચુમ્બન) ન. [સં.] ચૂમી, બોકી, બકી, બચ્ચી
**ચુંબન-મય** (ચુમ્બ -ન.), **ચુંબનાત્મક** (ચુમ્બનાત્મક) વિ. [સં. चुम्बन + आत्मन् + क] ચુંબનથી ભરેલું
**ચુંબનાવલિ(-લી,-ળિ,-ળી)** સ્ત્રી. [ + સં. आवलि(-ली) ] ચુંબનોની પરંપરા [કરવાની મરજી
**ચુંબનેચ્છા** ( ચુમ્બનેચ્છા ) સ્ત્રી. [ + સં. इच्छा] ચુંબન
**ચુંબવું** (ચુમ્બવું) સ. ક્રિ. [સં. चुम्ब् > પ્રા. चुंब, તત્સમ] (મોઢા ઉપર) ચુંબન કરવું, બોકી ભરવી, ચૂમી લેવી. (૨) (લા.) સ્પર્શ કરવો, અડવું. **ચુંબાવું** (ચુમ્બાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ચુંબાવવું** (ચુમ્બાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.
**ચુંબાવવું, ચુંબાવું** (ચુમ્બા-) જુઓ 'ચુંબવું'માં.
**ચુંબિત** (ચુમ્બિત) વિ. [સં] જેને ચુંબન કરવામાં આવ્યું હોય તેવું. (૨) (લા.) સ્પર્શ કરેલું. (૩) ન. ચુંબન
**ચુંમાળાં(-લાં)** (ચુમ્માળાં, -લાં) ન., બ. વ. [જુઓ 'ચુંમાળીસ' દ્વારા.] ચુંમાળીસ વર્ષની ઉંમર થતાં આંખે આવતી ઝાંખ, ચુમાળાં, ચુંવાળાં
**ચુંમાળી(-લી)સ(-શ)** (ચુમ્મા-) વિ [સં. चत्वारिंशत् સ્ત્રી. > પ્રા. चउआलीस] ચાળીસ અને ચાર સંખ્યાનું
**ચુંમાળી(-લી)સ(-શ)-મું** (ચુમ્મા-) વિ. [ + ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] ચુંમાળીસની સંખ્યાએ પહોંચેલું
**ચુંમાળું(-લું)** ન , **-ળો(-લો)** (ચુમ્મા-) પું. [જુઓ 'ચુંમાળીસ' દ્વારા.] જૂનો ચુંમાળીસ શેરના માપનો મણ કે વજન
**ચુંમોતેર** (ચુમ્મોતેર) વિ. [જુઓ 'ચુંમાળીસ.' એના સાદૃશ્યે 'ચુંમ'-અંગ.] સિત્તેર અને ચારની સંખ્યાનું, ચુંવોતેર
**ચુંમોતર-મું** (ચુમ્મોતેર-મું) વિ. [ + ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] ચુંમોતેરની સંખ્યાએ પહોંચેલું, ચુંવોતેરમું
**ચુંમોતેરિયો** (ચુમ્મોતેરિયો) પું. [ + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કોઈ પણ સૈકાના ૭૪ મા વર્ષે પડેલો દુકાળ
**ચુંવાળ** જુઓ 'ચૂંવાળ.'
**ચુંવાળાં** જુઓ 'ચુંમાળાં.'
**ચુંવાળિયો** જુઓ 'ચૂંવાળિયો.'
**ચૂઆ-ખોર** ન. એ નામનું એક બાજ પક્ષી, 'બુઝાર્ડ'
**ચૂઆં** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂવું' દ્વારા.] જેમાંથી પાણી ટપકયા

કરે તેવી ટાંકી

**ચૂઆં-ખાઈ** સ્ત્રી. [ + જુઓ 'ખાઈ.'] જેમાંથી પાણી વહ્યા કરતું હોય તેવી કિલ્લા આસપાસ ખોદેલી મોટી નીક

**ચૂઈ** સ્ત્રી. માછલાંની શ્વાસ લેવાની ઇંદ્રિય. (૨) કેટલાંક પક્ષીઓની ચાંચ નીચે લટકતી રાતા રંગની ઝૂલ, લાળી

**ચૂક** (-કય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂકવું.'] ચૂકવું એ, ભૂલ, કસૂર, 'મિસ્ટેઇક'

**ચૂ(-ચૂં)કણ** પું. [જુઓ 'ચૂકવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] (ઉત્તર ગુજરાતમાં તિરસ્કારમાં) દરજી (ભૂલવાના સ્વભાવને કારણે)

**ચૂ(-ચૂં)કણું** ન. રેંટિયાને અગ્નિ ઉપરથી કાઢવા-ફેરવવાનું સાધન. (૨) સિલાઈની ઉપર આંકા પાડવાનું સાધન

**ચૂકતી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂકવું' + વર્ત. કૃ. 'તું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કરજ અથવા સોદાની પતવણી કરવાની ક્રિયા, ચુકવણી, પતાવટ [સહી-સિક્કાવાળો દસ્તાવેજ

**ચૂકતી-પત્ર** પું. [ + સં.; ન.] કરજ કે હિસાબ ચૂકતે થયાનો

**ચૂકતું** વિ. [જુઓ 'ચૂકતી.'] ચૂકવી દીધેલું

**ચૂકતે** ક્રિ. વિ. [ + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] કરજ કે લેણું બાકી ન રહે એ પ્રમાણે

**ચૂકવનાર** વિ. [જુઓ 'ચૂકવું.'-'નાર' કર્તૃ. કૃ.] નાણાં ચૂકવી આપનાર. 'ડ્રોઈ' (બૅંકમાં)

**ચૂકવું[1]** અ. ક્રિ. [દે. પ્રા. चुक्क] ભૂલ કરવી, કસૂર કરવી. (૨) સ. ક્રિ. ભૂલી જવું, વિસ્મરણ કરવું કે થવું. (૩) (સમયમાં) મોડા પડવાથી ન પહોંચવું. (૪) સહા. ક્રિ. પૂર્ણતાના અર્થમાં (સકર્મક પ્રયોગ છતાં ભૂ. કૃ.માં કર્તા ઉપર આધાર). ચુકાવું ભાવે., કર્મણિ., ક્રિ. ચુકાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.

**ચૂકવું[2]** અ. ક્રિ. (કરજની રકમ વગેરે) ચૂકતે થવું, ભરપાઈ થવું. **ચૂકવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. **ચૂકવાવું** પ્રે. નું કર્મણિ.

**ચૂકવવું** જુઓ 'ચૂકવું[2]'માં. [ટાળાટાળી, પરિહાર

**ચૂકવા-ચૂકવી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂકવું',-દ્વિર્ભાવ.] ભુલાવો. (૨)

**ચૂકવાવું** જુઓ 'ચૂકવું[2]'માં.

**ચૂકો** પું. એ નામની એક ભાજી, જુઓ 'ચૂંકો.[2]'

**ચૂખ** (-ખ્ય) સ્ત્રી. એક જાતની એ નામની દવા

**ચૂગડી** સ્ત્રી. સ્ત્રી. પગનાં આંગળાંનું એક ઘરેણું, પગ-ફૂલ, છવીંટિયાં. (૨) ચપટી

**ચૂગરો** પું. ઝવેરીની મોતી કે મોતીના હારની પોટલી

**ચૂગણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂગવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] પક્ષીને ચણવાનો દાણો, ચણ

**ચૂગવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ચાંચથી (દાણાનું) ચણવું. ચુગાવું કર્મણિ., ક્રિ. ચુગાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચૂઘડો** પું. માટીનો નાનો દીવો

**ચૂચવવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ચ્યૂડ ચ્યૂડ' એવો (પૈડાં પ્રકારનાં ચક્રોનો) અવાજ થવો. (૨) (લા.) લચપચવું (લાડુ વગેરેનું વધુ ઘીથી). **ચૂચવાવું** ભાવે., ક્રિ. **ચુચવાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચૂચી[1]** સ્ત્રી. [સં. ચુચિ] સ્ત્રીના સ્તનની ડીંટડી [ભાજી

**ચૂચી[2]** સ્ત્રી. [સર૦ છૂંછ.'] 'એ નામની એક ભાજી, છૂંછની

**ચૂટકવું** સ. ક્રિ. ચાબુક મારવી. (૨) તોડવું. ચૂટકાવું કર્મણિ., સ. ક્રિ. ચુટકાવવું પ્રે., સ ક્રિ. [તે તે ફટકો

**ચૂટકી[1]** સ્ત્રી. [રવા.] સ્ત્રીઓને પગનાં આંગળામાં પહેરવાનો

**ચૂટકી[2]** સ્ત્રી. [હિં.] ચપટી. (૨) ચીટિયો. (૩) નહિ રંગવાનો કપડાનો ગાંઠી લીધેલો ભાગ. (૪) કપડું છાપવાની એક રીત. (૫) કપડું સીવ્યા પછી એ પાથરવું એ. (૬) (લા.) ભોખનારને મહેનતાણાના અપાતા દાણા

**ચૂટકો** પું. [રવા.] ટૂંકું અસરકારક બયાન, ટૂચકો. (૨) છાંટો, લહેજો. (૩) ઝોકું, ઝોલો

**ચૂડ[1]** પું. [સં.] પક્ષીઓના માથા ઉપરની કલગી (મોર કૂકડા વગેરેને હોય છે તે). (૨) (લા.) શિરોભાગ

**ચૂડ[2]** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. चूड પું.] બાળકોનું હાથે પહેરવાનું મોતી વગેરેનું આમળિયું, દર્શનિયું (બાહુભૂષણ). (૨) (લા.) વીંટળાઈ ને લેવામાં આવતી પકડ, ભરડો. (૨) હાથનાં અને પગનાં કાંડાં ઉપર આવતી આંગડીની બાંય અને ચોરણાના પાયચાનાં વાળવામાં આવતાં કરચલીવાળાં વળિયાં. (૩) ગઢની રાંગ ઉપરનાં કોસીસાંનો બાકોરાં સહિતનો ભાગ. [૦ ભરાવવી (રૂ. પ્ર.) ભરડો મારવો]

**ચૂડ-ગર** પું. [જુઓ 'ચૂડો' + ફા. 'ગર' પ્ર.] હાથીદાંત શંખ લાકડાં પ્લાસ્ટિક વગેરેનાં ચૂડા-ચૂડી ઉતારનાર ધંધાદારી કારીગર, ચૂડીગર, મણિયાર [વળિયાંવાળું

**ચૂડ-દાર** (ચૂડ્ય-દાર) વિ. [જુઓ 'ચૂડ[2]' + ફા પ્ર.] કરચલીવાળાં

**ચૂડલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂડલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'ચૂડી.' [૦ ભાંગવી (રૂ. પ્ર.) વિધવા થવું]

**ચૂડલો** પું. [જુઓ 'ચૂડો' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ચૂડો.' [૦ ઉતરાવવો (રૂ. પ્ર.) મણિયાર પાસે ચૂડો તૈયાર કરાવવો]

**ચૂડા** સ્ત્રી. [સં.] (માથા ઉપરના) વાળ. (૨) ચોટલી. (૩) (મોર વગેરેની) કલગી. (૪) શિખર, ટોચ

**ચૂડા-ઉતાર** વિ. [જુઓ 'ચૂડો' + 'ઉતાર.'] (મારવાડી સ્ત્રીઓની રીતે) ચૂડીઓની જેમ એક એકથી નાનું થતું જાય એ રીતનું

**ચૂડા-કરમ** ન. [જુઓ 'ચૂડો' + 'કરમ.'] પતિ મરી જતાં પત્નીની ચૂડીઓ ભાંગી નાખવાની ક્રિયા

**ચૂડા-કર્મ[1]** ન. [સં.] બાળ-મોવાળા ઉતરાવવાની ક્રિયા (એ સોળમાંનો એક સંસ્કાર-હિંદુઓમાં)

**ચૂડા-કર્મ[2]** ન. [જુઓ 'ચૂડો' + સં.] (લા.) (મશ્કરીમાં) રસોઈ કરવાનું કામ (પુરુષ કરે ત્યારે)

**ચૂડા-દાન** ન. [જુઓ 'ચૂડો' + સં.] વૈદ્ય-દાક્તરની સારવારથી મરણાસન્ન પતિ ઊગરી જતાં પત્નીનું બચી જતું સૌભાગ્ય

**ચૂડા-ભંડાર** (-ભણ્ડાર) પું. [જુઓ સં. + 'ભંડાર'] (લા.) જમીનદારોનાં સગીરોના ભરણપોષણ માટે અપાતું સાલિયાણું

**ચૂડા-મણિ** પું. [સં.] માથાના વાળમાં બાંધવામાં આવતું કિંમતી રત્ન (અત્યારે રિવાજ નથી.). (૨) મુગટમાં જડવામાં આવતું રત્ન (૩) સ્ત્રીઓના માથાનું એક ઘરેણું. (૪) (લા.) સર્વોત્તમ, સર્વશ્રેષ્ઠ [ઘરેણું

**ચૂડા-મંડન** (-મણ્ડન) ન. [સં.] માથામાં પહેરવાનું કોઈ પણ

**ચૂડા-રત્ન** ન. [સં.] જુઓ 'ચૂડા-મણિ.'

**ચૂડા-સમો** પું. [સૌરાષ્ટ્રમાં વંથળીનો સિંધના સમા વંશનો 'ચંદ્રચૂડ' કે 'ચૂડાચંદ્ર' નામનો ૯ મી સદીમાં રાજા થયો તેનો વંશ (જૂનાગઢનો) ને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**ચૂડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂડ[2]' ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] હિંદુ

સ્ત્રીઓનાં કાંડાંમાં સૌભાગ્ય બતાવવા પહેરવામાં આવતી પટ્ટીવાળી બંગડી. (૨) ફોનોગ્રાફની તાવડી. (૩) ઘાણીની લાઠનો ઉપરનો ગોળ અણીદાર ભાગ. (૪) આંગડી કે ચોરણીના છેડાની વળિયાં-ઘાટની કરચલી. [૦ કંડી કરવી (-ઠણ્ડી-) (રૂ. પ્ર.) ચૂડલો ભાંગવો, રાંડવું. ૦ પહેરવી (-પે:રવી) (રૂ. પ્ર.) બાયલાપણું બતાવવું. ૦ વધાવવી (રૂ. પ્ર.) કાંડામાંથી ચૂડી બહાર કાઢવી]

**ચૂડી-કરમ** ન. [જુઓ 'ચૂડી' + 'કરમ' (> સં. कर्म], **ચૂડી-કર્મ** ન. [+ સં.] જુઓ 'ચૂડા-કરમ.'

**ચૂડી-ગર** જુઓ 'ચૂડ-ગર.'

**ચૂડી-દાર** વિ. [જુઓ 'ચૂડી' + ફા. પ્ર.] જુઓ 'ચૂડ-દાર.'

**ચૂડો** પું. [દે. પ્રા. चूडअ-] સ્ત્રીઓના હાથનું સર્વસામાન્ય કે કિંમતી ઘરેણું, વલય, પટ્ટીવાળી બંગડી, ચૂડલો. [૦ અખંડ (-અખણ્ડ) (રૂ. પ્ર.) સધવા સ્ત્રી. ૦ આવવો (રૂ. પ્ર.) નાતરું કે પુનલગ્નને માટે વિધવા કે છંડાયેલીને કહેણ આવવું. ૦ ઉતારવો (રૂ. પ્ર.) વિધવા થવું. ૦ ઘાલવો, ૦ પહેરવો (-પે:રવો) (રૂ. પ્ર.) બીજાને વશ થઈ વર્તવું. (૨) નિર્માલ્ય બની રહેવું. ૦ ફોડવો, ૦ ભાંગવો (રૂ. પ્ર.) વિધવા થવું]

**ચૂણ**[1] (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચણ.'] જુઓ 'ચણ.'

**ચૂણ**[2] (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીણ.'] જુઓ 'ચીણ.'

**ચૂણવું**[1] સ. ક્રિ. [જુઓ 'ચણવું.'] જુઓ 'ચણવું.' **ચુણાવું**[1] કર્મણિ., ક્રિ. **ચુણાવવું**[1] પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચૂણવું**[2] સ. ક્રિ. [જુઓ 'ચીણવું.'] જુઓ 'ચીણવું.' **ચુણાવું**[2] કર્મણિ., ક્રિ. **ચુણાવવું**[2] પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચૂણી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ચીણ.'] જુઓ 'ચીણ.'

**ચૂણી**[2] સ્ત્રી. જાડું ભરડકું અનાજ

**ચૂત**[1] પું. [સં.] આંબાનું ઝાડ [ગણાય છે.)

**ચૂત**[2] (-ત્ય) સ્ત્રી. સ્ત્રીની ગુહ્યેંદ્રિય, યોનિ (બોલવું અશ્લીલ

**ચૂત-પલ્લવ** ન., બ. વ. [સં., પુ. ન.] આંબાનાં કૂંપળ

**ચૂતાંકુર** (ચૂતાઙ્કુર) પું. [સં. चूत + अङ्कुर] આંબાનો મોર [મૂર્ખ, બેવકૂફ (એક ગાળ)

**ચૂતિયું** વિ. [જુઓ 'ચૂત[2]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.)

**ચૂથડું** વિ. કંજૂસ, કરપી

**ચૂન** પું. [સં. चूर्ण > પ્રા. चुन्न; હિં.] લોટ, આટો

**ચૂન-ખડ** (-ડ્ય), **-ડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂનો' + 'ખડી' દ્વારા.] જેમાં ચૂનાનું તત્ત્વ સારા પ્રમાણમાં છે તેવી જમીન

**ચૂનગો** પું. [જુઓ 'ચૂનવું' દ્વારા.] ચવાણું

**ચૂન-ચૂની** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂની,'–દ્વિર્ભાવ.] એક જાતની ચૂના જેવી ખાંડ. (૨) તુવેરને ભરડી દાળ કરતી વેળા થઈ જતી ઝીણી ભૂકી. (૩) એક જાતનું સુતરાઉ કાપડ. (૪) (લા.) તકરાર, ઝઘડો, કજિયો

**ચૂનડી** જુઓ 'ચૂંદડી.'

**ચૂનવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ચણવું.'] (ચાંચથી) ચણવું. (૨) ચૂંટવું, ચૂણવું, (ચાંચથી) વીણવું. **ચુનાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચુનાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચૂના-ગચ્ચી(-ચ્છી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂનો' + ફા. 'ગચ્'-ચૂનો, સમાનાર્થ શબ્દોનો દ્વિર્ભાવ.] ચૂનાની મજબૂત જમાવટ કરેલી સપાટી. (૨) વિ. ચૂનાના ધાબાવાળું

**ચૂના-ચક્કી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂનો' + 'ચક્કી.'] ચૂનો પીસવાની ઘંટી [ચૂનો રાખવાની ડબ્બી

**ચૂના-દાની** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂનો' + ફા. 'દાન્' + 'ઈ' ત. પ્ર.]

**ચૂની** સ્ત્રી. [સં. चूर्णिका > પ્રા. चुन्निआ] અનાજનો નાનો ટુકડો. (૨) ઘંટીમાંથી બહાર પડતા ભાંગેલા નાના દાણા –ટુકડા. (૩) પહેલદાર નંગ, હીરાકણી. (૪) સ્ત્રીઓના નાકમાં પહેરવાની નંગવાળી ચૂંક (પછી સાદી ચૂંક)

**ચૂની-દા** સ્ત્રી. એ નામની એક રમત

**ચૂનું** ન. [સં. चूर्णक- > પ્રા. चुन्नअ-] કઠોળ ભરડતાં પડેલો ઝીણો ભૂકો કે ભૂંસું

**ચૂનો** પું. [જુઓ 'ચૂનું.'] ખાસ પ્રકારના પથ્થરના ટુકડા કરી ભઠ્ઠીમાં પકવ્યાથી ઊપજતો ધોળો પદાર્થ (જે મુખ્યત્વે પથ્થર અને ઈંટોથી થતી ચણતરમાં વપરાય છે, છો થાય છે.) ૦ ચોપડવો (-ચોપડવો) (રૂ. પ્ર.) જડ કાઢી નાખવી. ૦ ચોપડી જવો (-ચોપડી-) (રૂ. પ્ર.) છેતરી જવું. ૦ ફોડવો (રૂ. પ્ર.) પકવેલા પથ્થર ઉપર પાણી નાખી ચૂનાનો ભૂકો પ્રાપ્ત કરવો. ૦ લગાવવો (રૂ. પ્ર.) બદનામ કરવું]

**ચૂપ** જુઓ 'ચુપ.'

**ચૂપકી** જુઓ 'ચુપકી.'

**ચૂપકો** જુઓ 'ચુપકો.'

**ચૂપચાપ** જુઓ 'ચુપ-ચાપ.'

**ચૂપચૂપ** જુઓ 'ચુપ-ચુપ.'

**ચૂપ-છિનાળ** જુઓ 'ચુપ-છિનાળ.'

**ચૂપણું** ન. [જુઓ 'ચૂપવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] (લા.) ગોબરા-વેડા, ચૂંથાચૂંથ [ક્રિ. **ચુપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચૂપવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ખોસવું, ઘાલવું. **ચુપાવું** કર્મણિ.,

**ચૂપાચૂપ** જુઓ 'ચુપાચુપ.' [(લાકડાની)

**ચૂબીના** સ્ત્રી. [ફા. ચૂબીનહ્] (લા.) એક પ્રકારની હોડી

**ચૂભતી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂભવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] મહેણું

**ચૂભન** (-ન્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂભવું' + સં. अन કૃ. પ્ર. સંસ્કૃતાભાસી.] પેટનું શૂળ, પેટની ચૂંક

**ચૂભવું** સ. ક્રિ. [રવા.] જુઓ 'ચૂંપવું.' **ચુભાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચુભાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [કાઢવો એ

**ચૂમકાં** ન., બ. વ. [રવા.] (લા.) વાંક કાઢવો એ, દોષ

**ચૂમકી** સ્ત્રી. [રવા.] રોટલી ભાખરી વગેરેના પડની સપાટી ઉપર પડતાં નાનાં નિશાન–નાની ભાત. (૨) સુતારનું ચીતરવાના કામમાં આવતું સાધન

**ચૂમકી-દાર** વિ. [+ જુઓ ફા. પ્રત્યય.] ચૂમકીવાળું

**ચૂમકો** પું. [સં. चुम्बक- > પ્રા. चुंबअ + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] લોહચુંબક

**ચૂમટી** સ્ત્રી. ચીમટી, ચીંટલી

**ચૂમવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ચૂંબવું,'–ઉચ્ચારણભેદ માત્ર.] જુઓ 'ચૂંબવું.' **ચુમાવું** કર્મણિ., ક્રિ **ચુમાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચૂમી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂમવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] ચુંબન, બકી, બોકી, બચી

**ચૂયો** જુઓ 'ચૂવો.' [તલ્લીન થવું]

**ચૂર** પું. [દે. પ્રા. તત્સમ] ચૂરો, ભૂકો. [૦ થવું (રૂ. પ્ર.)

**ચૂરો** જુઓ 'ચુરડિયો.'

**ચૂરણ** ન. [સં. चूर्ण. અર્વા. તદ્ભવ; જુઓ 'ચૂરવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ચૂર્ણ ચૂરો, ભૂકો. (૨) (લા.) હજમ થવાની દવાનો ભૂકો

**ચૂરમું** ન. [જુઓ 'ચૂરો' દ્વારા.] ઘઉંના ઢોસા કે મૂઠિયાં પકવી લાડુ માટે ખાંડી ચાળી તૈયાર કરવામાં આવતો ભૂકો (એમાં ગળાશ અને ઘી નાખીને લાડુ વાળી તેમજ છૂટું પણ રાખી શકાય)

**ચૂરવ** પું. કફમાં ઉત્પન્ન થતું એક જાતનું કૃમિ

**ચૂરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂરો.' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] બારીક ભૂકો (૨) જુઓ 'ચૂરમું.'

**ચૂરુ**[1] જુઓ 'ચુરાંડયો.'

**ચૂરુ**[2] પું ગાંજામાંથી મળતો એક પ્રકારનો ચરસ

**ચૂરેચૂરો** પું. [જુઓ 'ચૂરો,' –દ્વિર્ભાવ.] થઈ ગયેલો તદ્દન ભૂકો

**ચૂરો** પું. [દે. પ્રા. चूरअ-] ચૂર, ભૂકો, ચૂર્ણ. [૦ **કરવો** (રૂ. પ્ર.) પાયમાલ કરવું]

**ચૂર્ણ** ન. [સં.] જુઓ 'ચૂર'–'ચૂરો'– અને 'ચૂરણ.'

**ચૂર્ણ-કાર** વિ., પું. [સં.] ચૂર્ણ બનાવનારો, ભૂકો કરનારો. (૨) ચૂનો બનાવનારો, ચુનારો

**ચૂર્ણિ(-ર્ણી), ચૂર્ણિકા** સ્ત્રી. [સં.] ટિપ્પણી, ટૂંકી ટીકા, ટૂંકું વિવરણ [દળેલું, પીસેલું, ચૂરો કરેલું

**ચૂર્ણિત** વિ. [સં.] જેનો ચૂરો-ભૂકો કરવામાં આવ્યો છે તેવું,

**ચૂર્ણી** જુઓ 'ચૂર્ણિ.'

**ચૂર્ણી-કરણ** ન. [સં.] ભૂકો કરવાની ક્રિયા [ચૂર્ણિત

**ચૂર્ણી-કૃત** વિ. [સં.] જેનો ભૂકો કરવામાં આવ્યો છે તેવું,

**ચૂલ** (ચૂઃલ્ય) સ્ત્રી. [સં. चुल्लि,- ल्ली; મહાપ્રાણ તત્ત્વ પછીનું ઉમેરણ] જમીનમાં ખોદીને કે સપાટી ઉપર ઈંટ પથ્થર વગેરેનો તૈયાર કરેલો મોટો ચૂલો, તમણ. (૨) ચૂલના ઘાટનો ચણતરનો આકાર, 'મોર્ટાઇસ' (ગ. વિ.)

**ચૂલ-ચૂલ** પું. [રવા.] રમતિયાળપણું

**ચૂલડી** (ચૂઃલ્યડી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂલી' + ગુ. સ્વાર્થે 'ડ' ત. પ્ર.] બાળકીઓને રમવાની નાની ચૂલી

**ચૂલા-છાણ** (ચૂઃલા-) ન. [જુઓ 'ચૂલો' + 'છાણ.'] છાણથી ચૂલો લીંપવાની ક્રિયા

**ચૂલા-ધર્મ** (ચૂઃલા-) પું. [જુઓ 'ચૂલો' + સં.] (ચૂલમાં એટલે કે આભડછેટમાં સમાઈ જતો ધર્માચાર) (લા.) હિંદુ ધર્મ (દ.બા.)

**ચૂલા-ફૂંકણ** (ચૂઃલા-) વિ., પું. [જુઓ 'ચૂલો' + 'ફૂંકવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] (લા.) રસોઇયો

**ચૂલા-વેરો** (ચૂઃલા-) પું. [જુઓ 'ચૂલો' + 'વેરો.'] પ્રત્યેક ચૂલા-દીઠ એક ઘર ગણી લેવામાં આવે તેવા પ્રકારનો સરકારી કર, ઘર-વેરો, 'હાઉસ-ટેક્સ'

**ચૂલા-શ(-સ)ગ(-ઘ)ડી** (ચૂઃલા-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂલો'+'શ(-સ)ગ(-ઘ)ડી'] સપાટીની સૂપડી નીચે પૈડાંવાળી ચૂલા-ઘાટની સગડી, સગડી-ચૂલો

**ચૂલિકા** સ્ત્રી. [સં.] રંગભૂમિ ઉપર ન કહેવાય તેવું નેપથ્યમાં પાત્રો દ્વારા વ્યક્ત કરવામાં આવતું કથન. (કાવ્ય.)

**ચૂલિકા પૈશાચી** સ્ત્રી. [સં.] ભારતવર્ષના નૈઋર્ત્ય પ્રદેશનો 'અપભ્રંશકાલ'નો પૈશાચી અપભ્રંશનો એક પ્રાંતીય અપભ્રંશ ભાષા-પ્રકાર. (સંજ્ઞા.)

**ચૂલિયું** ન. શાક સુધારવાનો નાનો સૂડો, સુલેતરો

**ચૂલો** (ચૂઃલો) પું. [જુઓ 'ચૂલ', ગુ. માં વિકસેલો શબ્દ.] જમીન ઉપર ઘરમાં કે બહાર માંડેલી પથ્થર માટી કે ધાતુની નાની ચૂલ. [**-લા-અબોટ કરવું** (રૂ. પ્ર.) રસોઈ થઈ ગયા પછી ચૂલાને સાફ કરી ધોવો યા લીંપવો. **-લા ઉપર ચડી(-ઢી) બેસવું, -લે ચડી(-ઢી) બેસવું** (-બૅસવું) (રૂ.પ્ર.) રસોઈ પૂરી થતાં પહેલાં જમવા માટે ઉતાવળ કરવી. **-લાનું સગપણ** (રૂ. પ્ર.) પત્નીનાં પિયરિયાં તરફનો સંબંધ. **-લામાં ઘાલવું** (રૂ. પ્ર.) નષ્ટ કરી નાખવું. **-લામાં જવું, -લામાં પડવું** (રૂ. પ્ર.) ધોબ્યું કરવું, જતું કરવું. **-લામાં ટાંટિયો ઘાલવો** (રૂ. પ્ર.) બળતણનો અભાવ હોવો. **-લામાં ના(-નાં)ખવું** (રૂ. પ્ર.) તરછોડવું. **-લામાં પેસવું** (-પૅસવું) (રૂ. પ્ર.) રાંધવા માંડવું. **-લામાં બાળવું** (રૂ. પ્ર.) જ્યાંનું હોય ત્યાં જ પતાવી લેવું. **-લામાં બિલાડાં આળોટવાં** (રૂ. પ્ર.) ચૂલો ચાલુ ન હોવો. **-લામાંથી ઓલામાં** (રૂ. પ્ર.) એકમાંથી બીજી આપત્તિમાં. **-લા-મોંનું** (-મોઃનું) (રૂ. પ્ર.) ઈર્ષ્યાવાળું, ધૂંધવાતું. **-લે પડવું** (રૂ. પ્ર) જુઓ 'ચૂલામાં પડવું.' ૦ **પાડી ના(-નાં)ખવો** (રૂ. પ્ર.) પારકે ઘેર જમવાનું રાખવું. ૦ **ફૂંકવો** (રૂ. પ્ર.) રાંધવું, રસોઈ કરવી (તિરસ્કારમાં)]

**ચૂલો-સથો** (ચુઃલો-) પું. [જુઓ 'ચૂલો' દ્વારા.] વહાણમાં ચૂલાની પાટિયાંની ભોં. (વહાણ.) [અને ચંદનનું મિશ્રણ

**ચૂવા-ચંદન** (-ચન્દન) ન. [જુઓ 'ચૂવો(૪)' + સં] ચૂવા

**ચૂવું** અ. ક્રિ. [સં. श्च्युत ભૂ. કૃ. > પ્રા. चुअ- દ્વારા] ટપકવું, ગળવું, ઝરવું, સ્રવવું, ઝમવું. [**ચૂઈ જવું** (રૂ. પ્ર.) ઉતાવળ ન હોવી. (૨) વધુ પડતી લાગણી બતાવવી]

**ચૂવો**[1] (-યો) પું. [સં. श्च्युतक- > પ્રા. चुअअ-] (છાપરા વગેરેમાંથી ચૂવું એ. (૨) એવા રીતે ચૂવાનું સ્થાન. (૩) લાકડું કે કાચલી બાળતાં નીકળતો રસ. (૪) એવો દેવ-સેવામાં વપરાતો ચીકણો કાળો પદાર્થ

**ચૂવો**[2] પું. [હિં. 'ચૂહા'] ઉંદર

**ચૂશ(-સ)**[1] (-શ્ય, સ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂસવું.'] ચૂસવું એ, ચૂસવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) શોષણ, 'એક્સ્પ્લોઇટેશન'

**ચૂસ**[2] પું. [જુઓ 'ચૂસવું.'] મજબૂત રીતે ચુસાઇને ચોટી જવાપણું, ચોસ [(૨) હુક્કાની એક ફૂંક

**ચૂસકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂસવું' દ્વારા.] (લા.) પાણીનો કોગળો.

**ચૂસણ**[1] ન. [જુઓ 'ચૂસવું' + ગુ. 'અણ' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર] ચૂસવું એ [ચૂસનારું

**ચૂસણ**[2] વિ. [જુઓ 'ચૂસવું'+ગુ. 'અણ' ક્રિયાવાચક કૃ. પ્ર.]

**ચૂસણ-ખોર** વિ. [જુઓ 'ચૂસણ[2]' + ફા. પ્રત્યય.] (લા.) ચૂસનારું, ખોટો ગેરલાભ લેનારું, 'એક્સ્પ્લોઇટર'

**ચૂસણ-ખોરી** સ્ત્રી. [+ ફા. 'ઈ' પ્ર.] (લા.) ચૂસી ખાવાપણું ચૂસ, 'એક્સ્પ્લોઇટેશન'

**ચૂસણ-નીતિ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂસણ[2]' + સં.] (સામાને) ચૂસી ખાવાની રીત, 'એક્સ્પ્લોઇટેશન-પોલિસી'

**ચૂસણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂસવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ચૂસવાનું કાર્ય. (૨) ચૂસવાનું સાધન, ધાવણી

**ચૂસણો** વિ. પું. [જુઓ 'ચૂસવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર]

ચૂસવાની ટેવવાળો માણસ. (૨) એક પ્રકારની ચૂસવાની ટેવવાળો ઘોડો (એબ ગણાય છે.)

**ચૂસતો** પું. હલાલ કરેલા જનાવરનો ચરબીવાળો આંતરડાનો ભાગ [કરપી, બખીલ

**ચૂસરું** વિ. [જુઓ 'ચૂસવું' દ્વારા.] (લા.) લોભી, કંજૂસ,

**ચૂસવું** સ. ક્રિ. [સં. ચુષ્-> પ્રા. ચૂસ, પ્રા. તત્સમ] દાંતે દબાવી રસ ખેંચી લેવો. (૨) (લા.) નિઃસત્ત્વ કરવું. (૩) આર્થિક રીતે નિચોવી લેવું. [**ચૂસી ખાવું, ચૂસી લેવું** (રૂ.પ્ર.) આર્થિક રીતે નિચોવી લેવું. [**ચૂસીને ખોખું કરવું** (રૂ.પ્ર.) સત્ત્વ વિનાનું કરી નાખવું. **લોહી ચૂસવું** (રૂ. પ્ર.) હેરાન કરવું, પજવવું] **ચુસાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચુસાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચૂસિયું** વિ., ન. [જુઓ 'ચૂસવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] લીલી વનસ્પતિનો રસ ચૂસી જનારું એક પ્રકારનું જીવડું

**ચૂંઈ** સ્ત્રી. માછલીની શ્વાસેંદ્રિય

**ચૂંક**[1] સ્ત્રી. [સં. चुक्क् ધાતુ 'પીડા કરવ'ના અર્થમાં છે. પ્રા. માં चुक्क 'ચૂકવું' 'ભૂલ કરવી'ના અર્થમાં.] પેટની આંકડી, શૂળ **૦ આવવી** (રૂ. પ્ર.) માઠું લાગવું. **૦મટાડવી** (રૂ. પ્ર.) ઝઘડાનું કે મતભેદનું નિરાકરણ કરવું.]

**ચૂંક**[2] સ્ત્રી. નાની ખીલી, ટેકસ, (૨) સ્ત્રીઓનું નાકનું નંગ જડેલું નાનું ઘરેણું, ચૂની

**ચૂંકણ, ચૂંકણું** ન. જુઓ 'ચૂકણ.' 'ચૂકણું.'

**ચૂંકલવું** સ. ક્રિ. ત્રોફવું. **ચૂંકલાવવું** કર્મણિ., ક્રિ., **ચૂંકલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ

**ચૂંકલાવવું, ચૂંકલાવું** જુઓ 'ચૂંકલવું'માં.

**ચૂંકારો** પું. [રવા.] 'ચૂં' એવો અવાજ. (૨) (લા.) માથું ઊંચકીને બોલવું એ

**ચૂંકાવવું** જુઓ 'ચૂંકવું'માં.

**ચૂંકાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ચૂંક[1].'– ના. ધા.] (પેટમાં) આંકડી આવવી. (૨) (લા.) અરુચિ કે અભાવો બતાવવો. **ચૂંકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચૂંકું** ન. [જુઓ 'ચૂંક[2]' + ગુ. 'ઉ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાકની ચૂંક

**ચૂં કે ચાં** ક્રિ. વિ. [રવા.] એવો અવાજ. (૨) (લા.) આનાકાની. (૩) સામે ઉત્તર કરવો એમ

**ચૂંકો**[1] પું. [જુઓ 'ચૂંકાવું' દ્વારા.] પેટની આંકડી, શૂળ-વાયુ

**ચૂંકો**[2] પું. એ નામની એક ભાજી, પાલખની ભાજી

**ચૂંખ(-ઘ)ડું(-ણું)** વિ. મંદ નજરવાળું, આંધામીંચું (જાણે કે તેજથી અંજાઈ ગઈ હોય તેવી આંખવાળું), ચૂંચળું

**ચૂંગલા** ન., બ.વ. ચપટી કે મૂઠીથી અનાજ આપવું એ, ચપટિયાં

**ચૂંગલી** સ્ત્રી. નાકની એક જાતની નથ

**ચૂંઘડું(-ણું)** જુઓ 'ચૂંખડું.' [સ. ક્રિ.

**ચૂંઘવું** સ. ક્રિ. તપાસવું **ચૂંઘાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચૂંઘાવવું** પ્રે.,

**ચૂંઘાવવું, ચૂંઘાવું** જુઓ ઉપર 'ચૂંઘવું'માં.

**ચૂંચ (-ચ્ય)** સ્ત્રી. [સં. चुची 'સ્ત્રીનું સ્તન.'] સ્તનની ડીંટડી, ચૂચી. (૨) નાળચું (૩) પાઘડીમાં નીકળતી ચાંચ (ભાટિયા વગેરેની પાઘડીમાંની)

**ચૂંચડું** વિ. લોભિયું

**ચૂંચણું** જુઓ 'ચૂંખડું.'

**ચૂં-ચાં** ન. [રવા.] (લા.) આનાકાની, ચૂં કે ચાં. (૨) સામે ઉત્તર વાળવો એ

**ચૂંચિયું** વિ. [જુઓ 'ચૂંચ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચૂંચવાળું. (૨) સ્તનની ડીંટડી. (૩) સ્તન

**ચૂંચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂંચ' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ચૂંચિયું(૨).' [ચૂંખડું, રખડુ

**ચૂંચું**[1] વિ. (તેજથી અંજાઈ જતી લાગે તેવી આંખવાળું)

**ચૂંચું**[2] ન. મોઢું, ડાચું

**ચૂં-ચૂં** પું. [રવા.] ઉંદર પક્ષીઓનાં બચ્ચાં વગેરેનો અવાજ

**ચૂંટ (-ટ્ય)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂંટવું.'] ખણજ, ખંજોળ, વલૂર, ચેળ

**ચૂંટણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂંટવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ચૂંટવાની ક્રિયા. (૨) પસંદ કરવાની ક્રિયા, 'ઇલેક્શન'

**ચૂંટણી-અધિકારી** વિ. [સં., પું.] ચૂંટણીની દેખરેખ રાખનાર અમલદાર, 'રિટર્નિંગ ઑફિસર'

**ચૂંટણી-ઢંઢેરો (-ઢણ્ઢેરો)** પું. [+ જુઓ 'ઢંઢેરો.'] ચૂંટણી અંગેની જાહેરાત, 'ઈલેક્શન મેનિફેસ્ટો'

**ચૂંટણી-મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ,-ળ)ન. [+ સં.] ચૂંટણી માટેનો તે તે સમૂહ, 'ઇલેક્ટોરિયલ કૉલેજ'

**ચૂંટલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂંટલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ચીંટલો, નાનો ચૂંટિયો

**ચૂંટલો** પું. [જુઓ 'ચૂંટવું' દ્વારા.] ચીંટલો, ચૂંટિયો

**ચૂંટવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. चुंट] (અંગૂઠા અને આંગળીની મદદથી) ટૂંપવું, ખૂંચવવું. (૨) (લા.) પસંદગી કરવી. **ચૂંટાવું** કર્મણિ, ક્રિ. **ચૂંટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચૂંટાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂંટવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] ચૂંટવાની ક્રિયા. (૨) ચૂંટવાનું મહેનતાણું

**ચૂંટાવવું, ચૂંટાવું** જુઓ 'ચૂંટવું'માં.

**ચૂંટિયાટવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ચૂંટિયો;'-ના. ધા.] મોટી ચૂંટી ખણવી, ભારે ચીંટલો ભરવો

**ચૂંટિયો** પું. [જુઓ 'ચૂંટવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] અંગૂઠા ને પહેલી આંગળીથી ચીમટો લેવો, ચીંટલો, ચીંટિયો

**ચૂંટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂંટવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] નાનો ચૂંટિયો. [**૦ ખણવી, ૦ દેવી, ૦ ભરવી, ૦ લેવી** (રૂ. પ્ર.) ઝીણો ચીંટિયો ભરવો] [કરવાની ક્રિયા

**ચૂંથ (-થ્ય)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂંથવું.'] પીંખીને વેરવિખેર

**ચૂંથણું** ન. [જુઓ 'ચૂંથવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] ચૂંથવાની ક્રિયા, ચૂંથાચૂંથ. (૨) (લા.) વગોણું

**ચૂંથવું** સ. ક્રિ. પંખીને વેરવિખેર કરી નાખવું, ઊથલપાથલ કરવી, ફેંદવું. (૨) (લા.) છણાવટ કરવી, ચર્ચવું. **ચૂંથાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચૂંથાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચૂંથાચૂંથ (-થ્ય), -થી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂંથ'-દ્વિર્ભાવ.] ફેંદાફેંદ, પીંખા-પીંખ. (૨) (લા.) ભાંજઘડ [ક્રિયા

**ચૂંથાણ** ન. [જુઓ 'ચૂંથાવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ચૂંથાવાની

**ચૂંથારો** પું. [જુઓ ચૂંથવું' દ્વારા.] ચૂંથાચૂંથ (૨) ચૂંથાઈ ગયેલી ચીજ-વસ્તુઓ. (૩) (લા.) પેટમાં ઊલચ-વાલચ થવી એ. (૪) હૃદયની ગભરામણ

**ચૂંથાવવું, ચૂંથાવું** જુઓ 'ચૂંથવું'માં.

**ચૂંથો** પું. [જુઓ 'ચૂંથવું' + 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ચૂંથાયેલી વસ્તુ,

રેળાયેલો ચોળાયેલો હૂચો
ચૂંદડલી સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂંદડી' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર., વધુ સ્વાભાવિક રૂપ 'ચૂંદલડી.'] ચૂંદડી. (પદ્યમાં.)
ચૂંદડિયાળી વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂંદડી' + ગુ. 'ઇયું' + 'આળું' ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] સૌભાગ્યવતી સ્ત્રી, સુહાસણ, સધવા
ચૂંદડિયું ન. [જુઓ 'ચૂંદડી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચૂમકી ભાતની સુતરાઉ છીંટ
ચૂંદડી સ્ત્રી. [હિં. ચૂંદરી, ચૂનરી] બાંધણી ભાતનો રંગીન સાળુ, ચૂનડી, ઘાટડી. [૦ ઓઢાડવી (રૂ. પ્ર.) સગપણ કર્યા પછી કન્યાને વસ્ત્ર આપવાં. ૦ ઓઢીને જવું (રૂ. પ્ર.) પતિ જીવતાં (પત્નીનું) મરણ થવું. ૦ પાડવી (રૂ. પ્ર.) ઝીણાં ઝીણાં ટપકાં કે કાણાં પડે એમ કરવું)
ચૂંદડી-ગર વિ., પું. [+ ફા. 'ગર્' પ્ર.] ચૂંદડીઓ તૈયાર કરનારો રંગારો [લેવામાં આવતો સરકારી લાગો
ચૂંદડી-વેરો પું. [+ જુઓ 'વેરો.'] કન્યાનાં લગ્ન થતી વેળાં
ચૂંદર(-લ)ડી જુઓ 'ચૂંદડલી.'
ચૂંદો પું. ભડવો માણસ ['ચૂંધું.'
ચૂંધળું વિ [જુઓ 'ચૂંધું' + ગુ. 'ળ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ
ચૂંધી સ્ત્રી. [જુઓ 'ચૂંધું' દ્વારા.] (લા.) ટીકાખોર નજર. (૨) ખણ-ખોદ .
ચૂંધી-ખોર વિ. [+ ફા. પ્રત્યય.] ચૂંધી કરવાની ટેવવાળું
ચૂંધું વિ. જુઓ 'ચૂંચું.'
ચૂંપવું સ. ક્રિ. પ્રવાહી પદાર્થને થોડો થોડો લઈને પીવો. ચૂંપાવું કર્મણિ., ક્રિ. ચૂંપાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
ચૂંપાવવું, ચૂંપાવું જુઓ ઉપર 'ચૂંપવું'માં.
ચૂંબડી સ્ત્રી. એ નામનો એક ચોમાસુ છોડ
ચૂં(-ચું)વાળ પું. [જુઓ 'ચુંવાળીસ.'] ઉત્તર ગુજરાતનો પાટણ અને કડી વચ્ચેનો મુખ્યત્વે કોળીની વસ્તીવાળો પ્રદેશ (જૂના સમયમાં ૪૪ ગામોનો સમૂહ). (સંજ્ઞા.)
ચૂંવાળાં જુઓ 'ચુમાળાં.'
ચૂં(-ચું)વાળિયો વિ., પું. [જુઓ 'ચૂંવાળ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચૂંવાળ પ્રદેશનો વતની કોળી કે ભીલ અને એની જ્ઞાતિ
ચૂંવાળી(-ળી)સ(-શ) જુઓ 'ચુંમાળીસ.'
ચૂંવાળું જુઓ 'ચુંમાળું.'
ચૂંવાળો¹ જુઓ 'ચુંમાળો.' [દેશમાં થતો કામળો
ચૂંવાળો² પું. [જુઓ 'ચૂંવાળ' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] ચૂંવાળ
ચૂંવોતેર જુઓ 'ચુંમોતેર.' [પ્રકારનો છોડ
ચૂંસની સ્ત્રી. ચોમાસામાં ઊગી નીકળતી એક ભાજીના
ચે (ચેઃ) જુઓ 'ચેહ.'
ચેઇન સ્ત્રી. [અં.] સાંકળ. (૨) પું., સ્ત્રી. કંઠમાં પહેરવાનો કે ખીસા-ઘડિયાળનો ઓરણામાં ભરાવવાનો મોટે ભાગે સોનાનો કે ચાંદીનો અછોડો, ચેન
ચેક¹ પું. [અં.] દાબ, કડપ. (૨) ચોકડી ભાતનું એક જાતનું સુતરાઉ કાપડ. [૦ કરવું (રૂ.પ્ર.) બરોબર તપાસવું. ૦ રાખવો (રૂ. પ્ર.) દાબ રાખવો]
ચેક² પું. [અં.] બેંકમાંથી નાણાં ઉપાડવાની હૂંડી. [૦ ફાડવો, ૦ લખવો (રૂ. પ્ર.) ચેક દ્વારા નાણાં આપવાં. ૦ ભરવો (રૂ. પ્ર.) ક્રૉસ કરેલો રોકડાં નાણાં ન મળતાં ખાતામાં જમે થાય તેવા પ્રકારનો ચેક પોતાના ખાતામાં ભરવો. ૦ વટાવવો (રૂ. પ્ર.) બેંકમાં જઈ ચેકનાં નાણાં રોકડાં મેળવવાં] [કાગળની ચિઠ્ઠી
ચેક-પાસ પું. [અં.] મફત પ્રવાસ કરવાની છૂટ આપતી
ચેક-બુક સ્ત્રી. [અં.] બેંક પર લખવાની હૂંડીઓની નાની ચોપડી
ચેકર વિ. [અં.] ચેક કરનાર, તપાસનાર
ચેક-રેઇલ પું. [અં.] રેલવે-માર્ગને સાચવનારો લોખંડનો પાટો
ચેકવું (ચેઃકવું) જુઓ 'છેકવું.' ચેકાવું (ચેઃકાવું) કર્મણિ., ક્રિ. ચેકાવવું (ચેઃકાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.
ચેકંચેકા (ચેઃકમ્-ચેઃકા) જુઓ 'છેકંછેકા.'
ચેકા-ચેક (ચેઃકા-ચેઃક) જુઓ 'છેકા-છેક.'
ચેકિંગ (ચેકિઙ્ગ્) ન. [અં.] તપાસ, તપાસણી
ચેકિંગ કલાર્ક (ચેકિઙ્ગ્-) પું. [અં.] તપાસણી રાખનારો કારકુન
ચેકૂસ પું. છોકરો
ચેકો (ચેઃકો) જુઓ 'છેકો.' [પડતર રહેલી ખેત-જમીન
ચેચર પું. અનાવૃષ્ટિ કે અતિવૃષ્ટિને કારણે ત્રણચાર વર્ષ
ચેચી સ્ત્રી. દાસી. (૨) ચેલી
ચેજ-પટ્ટી સ્ત્રી. સ્ત્રીઓનું કંઠનું એક ઘરેણું
ચેજાળો પું. કડિયો
ચેટ, ૦ક¹ પું. [સં.] દાસ, સેવક, ચાકર, નોકર. (૨) નાયક અને નાયિકા વચ્ચે પ્રેમ કરાવનારો એક પ્રવીણ પુરુષ. (નાટ્ય.)
ચેટક² ન. [સં.માં નીચેનો અર્થ નથી.] નજરબંધીનો તમાશો, જાદૂના ખેલ. (૨) નકામી ભવાઈ. (૩) (લા.) ભૂત, વળગણ. ૦ લાગવું (રૂ. પ્ર.) તાન થવું] [ઇંદ્રજાળી
ચેટકી વિ. [જુઓ 'ચેટક²' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જાદૂગરી,
ચેટિકા, ચેટી સ્ત્રી. [સં.] દાસી, ચાકરડી, નોકરડી
ચેડવવું સ. ક્રિ. ચોડવવું, શેકવું. ચેડવાવું કર્મણિ., ક્રિ. ચેડવાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
ચેડવાવવું, ચેડવાવું જુઓ 'ચેડવવું'માં.
ચેડા પું., બ.વ. ચેતવણી, સૂચના, ખબર
ચેડાં ન., બ.વ. અડપલાં, ચાંદવાં, ચાળા. [૦ કાઢવાં (રૂ. પ્ર) દોષ જોવો] [હોય એમ
ચેડેક ક્રિ. વિ. [રવા.] જોડા પહેરી ચાલતાં અવાજ થતો
ચેણ (ચેણ્ય) સ્ત્રી. છછૂંદર [રૂપ
ચેત (ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચેતવું.'] ચેતવું એ, સાવધાની,
ચેતણું ન. પડઘીવાળા પ્યાલાના ઘાટનું લાકડાનું વાસણ
ચેતન વિ [સં.] સજીવ (૨) પું. જીવ, જીવાત્મા. (૩) ન. જીવનરૂપ તત્ત્વ કે શક્તિ. (૪) સુધ, 'કૉન્શિયસનેસ.' [૦ આવવું (રૂ. પ્ર.) શરીરમાં પ્રાણ-શક્તિનો સંચાર થવો, ભાનમાં આવવું]
ચેતન-ક્રિયા સ્ત્રી. [સં.] બેભાનને ભાનમાં લાવવાની ક્રિયા
ચેતન-ઘોડી સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ઘોડી.'] (લા.) એ નામની એક રમત (કલોલ તરફ રમાતી), દમ-ઝોડાલો
ચેતનતા સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] ચેતન હોવાપણું
ચેતન-દાયક વિ. [સં.], ચેતન-દાયી વિ., [સં., પું.] ચેતન આપનારું

**ચેતન-દેહ** પું. [સં.] સૂક્ષ્મ શરીર

**ચેતન-દ્રવ્ય** ન. [સં.] જીવાત્મા

**ચેતન-મય** વિ. [સં.] ચેતનથી પૂર્ણ

**ચેતન-યોગ** પું. [સં.] ચેતનનો સંચાર, પ્રાણ-સંચાર

**ચેતન-વાદ** પું. [સં.] દરેક સજીવ પદાર્થ પ્રાણાત્માથી કામ કર્યા કરે છે એવો મત-સિદ્ધાંત, 'વાઇટલિઝમ'

**ચેતનવાદી** વિ. [સં., પું.] ચેતનવાદમાં માનનારું

**ચેતન-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] ચિત્તશાસ્ત્ર, મનોવિજ્ઞાન, 'સાઇકૉલૉજી' (મ. ન.) [યસનેસ' (મ. ન.)

**ચેતન-સ્થાન** ન. [સં.] ચેતનની જગ્યા, 'સીટ ઑફ કૉન્શિ-

**ચેતના** સ્ત્રી. [સં.] જીવનશક્તિ, ચૈતન્ય. (૨) ચિત્ત-વૃત્તિ. (૩) સૂધ, ચેતન, 'કૉન્શિયસનેસ' (પ્રા. વિ.). (૪) (લા.) સમઝણ. (૫) સ્મૃતિ, સ્મરણ, યાદ

**ચેતના-તંતુ** (-તન્તુ) પું., ન. [સં., પું.] શરીરને સ્પર્શ કે કે વેદના વગેરે થવાના સમાચાર, પહોંચાડનાર નસ, જ્ઞાનતંતુ

**ચેતનાનુવૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં. चेतना + अनु-वृत्ति] જુઓ 'ચેતના-વૃત્તિ.' ['સ્ટ્રીમ ઑફ કૉન્શિયસનેસ મેથડ'

**ચેતના-પ્રવાહ-પદ્ધતિ** સ્ત્રી. [સં.] ચેતનાના પ્રવાહની રીત,

**ચેતના-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] શરીરના જુદા જુદા ભાગો-માંથી સમાચાર લેનારું અને પહોંચાડનારું સાધન, મગજ

**ચેતના-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ભાન, જ્ઞાન, પ્રબોધ, જાગૃતિ

**ચેતના-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] શરીરમાંનું ઉત્તેજિત કરનારું બળ

**ચેતનાશય** ન. [સં. चेतना + आ-शय પું.] જ્ઞાનતંતુઓનું મથક, નાનું મગજ, 'સેન્સોરિયમ' (હ. દ્વા.) [ધમની

**ચેતની** સ્ત્રી. [સં. चेतन + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] નાડી, રગ,

**ચેતર** વિ. નવાઈ ભરેલું, વિચિત્ર પ્રકારનું

**ચેતરંક** વિ. ઢંગ વિનાનું. (૨) દાધારંગુ, જિદ્દી

**ચેતવણ** (-ણ્ય), **-ણી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ચેતવવું' + ગુ. 'અણ' -'અણી' કૃ. પ્ર.] ચેતવવાની ક્રિયા, સૂચના. (૨) તાકીદ

**ચેતવણી**[2] સ્ત્રી. [સં. चिन्तामणि પું.] જુઓ 'ચિંતામણિ (૨)'–જૂ. ગુ. નો એક સાહિત્યપ્રકાર

**ચેતવવું** જુઓ 'ચેતવું'માં.

**ચેતવું** અ. ક્રિ. [સં. चित् > चेत्, તત્સમ] સભાન બનવું. (૨) જાણી જવું, પામી જવું. (૩) તાકીદી અનુભવવી. (૪) (લા.) પેટવું, સળગવું, લાગવું. **ચેતવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. (૪)નું **ચેતાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચેતસ** ન. [સં. चेतस्] ચિત્ત, મન, અંતઃકરણ

**ચેતા** પું., બ.વ. [જુઓ 'ચેતવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ચેતી જવું એ, સભાનતા. (૨) ખબર, સૂચના, ચેતવણી. [૦ **પહોંચવા** (-પોંચવા) (રૂ. પ્ર.) સૂચન થવું]

**ચેતાવવું** જુઓ 'ચેતવું'માં. [(શ્રીકૃષ્ણની ફોઈનો પુત્ર)

**ચેદિ-પતિ, ચેદિ-રાજ** પું. [સં.] ચેદિ દેશનો રાજા શિશુપાલ

**ચેન**[1] (ચેઃન) ન. [સં. चिह्न > પ્રા. चिन्ह] ચિહ્ન, નિશાન, એંધાણ (આ શબ્દ મોટે ભાગે 'ચેન-ચાળો' શબ્દમાં જાણીતો છે.)

**ચેન**[2] (ચેન) ન. [સં. चैतन्य > પ્રા. चेअन्न] (લા.) સુખ, આરામ. [૦ **કરવું** (રૂ. પ્ર.) મોજ કરવી. ૦ **પડવું** (રૂ.પ્ર.) નિરાંત અનુભવવી]

**ચેન**[3] જુઓ 'ચેઇન.'

**ચેનકાં** (ચેઃનકાં) ન., બ.વ. [જુઓ 'ચેન[1]' + ગુ. સ્વાર્થે 'કું' ત. પ્ર.] લટકાં-મટકાં, ચેનચાળા

**ચેન-ચાળો** (ચેઃન-) પું. [જુઓ 'ચેન[1]' + 'ચાળો'] લટકાં -મટકાં [ઉડાવનાર, મોજીલું

**ચેન-બાજ** વિ. [જુઓ 'ચેન[2]' + ફા. પ્રત્યય.] લહેરી, રંગરાગ

**ચેનબાજી** સ્ત્રી. [ + ફા ] લહેર, રંગરાગ, મોજ, આનંદ

**ચેનલ** સ્ત્રી. [અં.] દરિયાનો સાંકડો પટ્ટો, ખાડી

**ચેનો** (ચૅનો) પું. [જુઓ 'ચેન[2]' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] (લા.) ઉત્કંઠા, અભિલાષ, સ્પૃહા. (૨) ચીવટ, કાળજી

**ચેપ** પું. [સં. चिप्प 'નખનો રોગ'] સ્પર્શ કરવાથી એકનો રોગ બીજાને લાગવો એ. [૦ **ઊડવો** (રૂ. પ્ર.) ચેપ પ્રસરવો ૦ **ફેલાવો** ૦ **લાગવો**, (રૂ. પ્ર.) અસર થવી]

**ચેપક** વિ. [જુઓ 'ચેપ' + ગુ. 'ક' ત. પ્ર.] ચેપી

**ચેપડું,-ડો** જુઓ 'ચીપડું,-ડો.'

**ચેપ-નાશક** વિ. [ + સં.] ચેપની અસર દૂર કરનારું

**ચૅપલ** ન. [અં.] ખ્રિસ્તી દેવળ, 'શૅપલ'

**ચેપવું** સ. ક્રિ. દાબવું, દબાવવું. (૨) ખોસવું, ઘાલવું, ચાંપવું **ચેપાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચેપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચેપાવવું, ચેપાવું** જુઓ 'ચેપવું'માં.

**ચેપિયું** વિ. [જુઓ 'ચેપ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **ચેપી** વિ. [ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.], **ચેપીલું** વિ. [ + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] ચેપ લગાડે તેવું, સંચારી, 'કૉન્ટેજિયસ' (દ. કા.)

**ચેપુ** વિ. કંજૂસ, કરપી, બખીલ ['ચીપો.'

**ચેપો** પું. [જુઓ 'ચેપવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] જુઓ

**ચૅપ્ટર** ન. [અં.] પુસ્તકનું પ્રકરણ

**ચૅપ્ટર-કેઇસ** પું. [અં.] ફોજદારી કાયદાની અમુક ચોક્કસ કલમનો મુકદ્દમો, જામિન-કેસ

**ચેબકાં** ન., બ.વ. છિદ્ર, દોષ, પોલ

**ચૅમ્પિયન** પું. [અં.] રમત-ગમતનો સર્વોત્તમ ખેલાડી

**ચેમ્બર** પું. [અં.] ખાનગી અથવા ખાસ ઓરડો. (૨) મંડળી, સભા, સમાજ

**ચેર**[1] ન. એક ફળ-ઝાડ

**ચેર**[2] સ્ત્રી. [અં.] ખુરશી. (૨) વિદ્યાપીઠમાંનું કોઈ પણ વિષયનું મહત્ત્વનું અધ્યાપક-સ્થાન [છેકાછેકી

**ચેર-ચૂંથ** (ચેઃરય-ચૂંથ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચેરવું' + 'ચૂંથવું.']

**ચેરણી**[1] સ્ત્રી. બાળક મરી જતાં હોય તેવી સ્ત્રીને બાળક ન મરે એ માટે કરવામાં આવતી એક લૌકિક રૂઢિ. (૨) બાળકના મરણ પછી માતાને ખોળો વીસમવા માવતર લઈ જવી એ

**ચેરણી**[2] સ્ત્રી ગૂમડાના સોજાથી થતી ધોળી ફૂગ

**ચેર-ભૂંસ** (ચેઃરય-ભૂંસ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચેરવું' + 'ભૂંસવું.'] છેક-ભૂંસ, છેકાછેકી

**ચેર-મેન** પું. [સં.] અધ્યક્ષ, કાર્યાધ્યક્ષ, કાર્યકારી પ્રમુખ

**ચેરવું** (ચેઃરવું) સ. ક્રિ. છેકવું, ભૂંસવું. (૨) (લા.) ચર્ચા કરવી. **ચેરાવું** (ચેઃરા-) કર્મણિ., ક્રિ. **ચેરાવવું** (ચેઃરા-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચેરં-ચૂંથ** (ચેરમ્-ચૂંથ્ય) જુઓ 'ચેર-ચૂંથ.'

**ચેરં-ચેર** (ચેઃરમ્-ચેઃરય) સ્ત્રી., **-રા** પું., બ.વ. [જુઓ 'ચેરવું' –દ્વિર્ભાવ, + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] 'ચેરન્ભૂંસ.' [(૨) ગુલામી
**ચેરાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચેરા'+ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] નોકરી, દાસતા.
**ચેરાચેર, -રી** (ચેઃરા-ચેઃરય, -રી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચેરવું.'–દ્વિર્ભાવ, + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] છેકાછેક, છેક-ભૂંસ. (૨) (લા.) કોઈના દોષ જોયા કરવા એ
**ચેરાણુ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ
**ચેરાવવું, ચેરાવું** (ચેઃરા-) જુઓ 'ચેરવું'માં.
**ચેરાં** (ચેઃરાં) ન., બ.વ. બહાનાં. (પારસી.)
**ચેરિટી** સ્ત્રી. [અં.] ધર્માદા સખાવત
**ચૅરિટી-કમિશનર** પું. [અં.] ધર્માદા સંસ્થાઓ પર દેખરેખ રાખનાર સરકારી અધિકારી
**ચૅરિટેબલ** પું. [અં.] ધર્માદાને લગતું
**ચૅરિટી-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [સં.] દયા–દાનનો વહીવટ કરનાર ખાતું, 'ચેરિટી-ઑર્ગૅનિઝેશન'
**ચેરિયાં**¹ સ્ત્રી., બ. વ. દાસી, ગુલામડી
**ચેરિયાં**² ન., બ. વ. લૂગડાની દોરી કે શણની દોરીનાં છાબડાં, કળિયાં [તમર, તવારિયું
**ચેરિયું** ન. સમુદ્રકાંઠે ખાડીમાં થતું એક બેઠા ઘાટનું ઝાડવું,
**ચેરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચેરો²'+ગુ.'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] દાસી, ગુલામડી [બક્ષિસ, બોણી
**ચેરી-મેરી** સ્ત્રી. ખુશીથી આપવામાં આવતી કે આવેલી
**ચેરો**¹ (ચેઃરો) પું. [જુઓ 'ચેરવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] છેકો, ભૂંસી નાખવાની ક્રિયા અને એનું નિશાન. (૨) (લા.) નિંદા, ટીકા [સેવક. (૩) ગુલામ
**ચેરો**² પું. [વ્રજ. ચેરો] શિષ્ય, ચેલો. (૨) નોકર, દાસ,
**ચેરો-બેરો** પું. પક્ષીઓનો કલરવ. (૨) (લા.) આનંદવાળું ગાન
**ચેલ**¹ ન. [સં.] વસ્ત્ર, કપડું [માછલીની એક જાત
**ચેલ**² (-લ્ય) સ્ત્રી. ડૂટી. (વહાણ.) (૨) મીઠા પાણીની
**ચેલક** પું. બકરો, બોકડો
**ચેલકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચેલકો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કાંઈક તિરસ્કારમાં) ચેલી. (૨) (લા.) કુશળ છોકરી
**ચેલકું** ન. [જુઓ 'ચેલો' + ગુ.' 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (તુચ્છકારમાં) ચેલો [(૨) (કાંઈક વહાલમાં) છોકરો
**ચેલકો** પું [જુઓ 'ચેલકું.'] (કાંઈક તિરસ્કારમાં) ચેલો.
**ચેલકો-મેલકો** પું. આનંદ
**ચેલચો** પું. એક વનસ્પતિ. [એનો સમૂહ
**ચેલણું** ન. અવસાન નિમિત્તે એકઠી થયેલી મંડળી, ડાઘુ-
**ચેલ(-લ્લુ)મ** (ચેઃલ(-લ્લુ)મ) ન. [જુઓ ફા. ચેહ્લુમ] મરનારની પાછળ ૪૦મે દિવસે કરવામાં આવતી જમણવાર (મુસ્લિમોમાં)
**ચેલ-મોગરો** પું. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'મોગરો.'] એક વનસ્પતિ
**ચેલિ(-ળિ)યું** ન. તાજવાની ચામડાની ટોપલી, કેળિયુ
**ચેલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચેલો' + ગુ.'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] શિષ્યા (બાવા-સાધુની ખાસ)
**ચેલુમ** (ચેઃલુમ) જુઓ 'ચેલમ.'
**ચૅલેં(-લેંઈ)જ** (ચૅલેં(ન્ઇ)ન્જ) સ્ત્રી. [અં.] પડકાર
**ચેલો** પું. [દે.પ્રા. चिल्लअ, चेल्लअ-] બાળક. (૨) શિષ્ય (બાવા સાધુનો ખાસ)

**ચેવડો** પું. [સં. चिपिटक-> પ્રા. चिविडअ- પૌંઆ] તળેલા પૌંઆ જેમાં મુખ્ય છે તેવું એક ખાદ્ય
**ચેવલી** વિ. [મરા. 'ચેવલ' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] કોંકણમાં આવેલા ચેવલ ગામનું
**ચેવવું** સ.ક્રિ. ચબકા લેવા (ગરમ તેલ કે ઘીમાં રૂ વગેરેનું પૂમડું બોળીને). (૨) સારું લાગે તેમ ધીમે ધીમે ચાંપવું. **ચેવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચેવાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ચેવાવવું, ચેવાવું** જુઓ 'ચેવવું'માં.
**ચેષ્ટક** વિ. [સં.] ચેષ્ટા કરનાર, હિલચાલ કરનાર. (૨) ટીખળ કરનાર. (૩) પું. એ નામનો એક રતિ-બંધ. (કામ.)
**ચેષ્ટન** ન. [સં.] ચેષ્ટા, હિલચાલ. (૨) ટીખળ
**ચેષ્ટમાન** વિ. [સં.] ચેષ્ટા કરતું, હિલચાલ કરતું. (૨) ટીખળ કરતું
**ચેષ્ટા** સ્ત્રી. [સં.] હિલચાલ. (૨) ચાલચલગત, 'બિહેવિયર.' (૩) ટીખળ, ચાળા, 'જેસ્ચર.' (૪) (લા.) ગીલા, નિંદા
**ચેષ્ટાઈ** સ્ત્રી. [+ગુ. 'આઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ચેષ્ટા.'
**ચેષ્ટા-ખોર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] ચેષ્ટા કરનારું, ટીખળી
**ચેષ્ટા-પ્રદેશ** પું. [સં.] મગજનો એક ભાગ
**ચેષ્ટાળી** સ્ત્રી. [+ગુ. 'આળી' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ચેષ્ટા.' (૨) તોફાન, ઉપદ્રવ. (૩) પંચાત
**ચેષ્ટિક** વિ. [સં.] જુઓ 'ચેષ્ટા-ખોર.'
**ચેષ્ટિત** ન. [સં.] હિલચાલ. (૨) આચરણ, વર્તન
**ચેસ** પું. [અં.] છાપખાનામાં ગોઠવેલાં બીબાંને છાપવા માટે પકડમાં લેવાનું લોખંડનું ચોકઠું. (૨) શતરંજની રમત
**ચેસ-બૉર્ડ** ન. [અં.] શતરંજ ખેલવાનું પાટિયું
**ચેસાંતરું** વિ. ચમકી ગયેલું [લોખંડનું ચોકઠું, ચેસ
**ચેસિસ** સ્ત્રી. [અં.] છાપયંત્રમાં બીબાંને પકડી રાખતું
**ચેહ** (ચેઃ) સ્ત્રી. [સં. चिता> પ્રા. चिआ; મહાપ્રાણ તત્ત્વ પાછળથી આવ્યું છે.] ચિતા, સરણ (મડદાં બાળવા ગોઠવેલી લાકડાં છાણાંની માંડણી)
**ચેહલ(-લ્લુ)મ**, (ચેઃલ(-લ્લુ)મ) જુઓ 'ચેલમ.'
**ચેહાલક** વિ. દૂરથી સંભળાય તેવો ઘેરો સ્વર. (સંગીત.)
**ચેળ** (ચેઃળ્ય) સ્ત્રી. ચળ, ખંજવાળ, વલૂર. [૦ **આવવી** (રૂ.પ્ર.) ઉત્કંઠા થવી. ૦ **કાઢવી** (રૂ.પ્ર.) દાઝ કાઢવી. ૦ **થવી** (રૂ.પ્ર.) મન થવું, મરજી થવી. ૦ **ભાંગવી** (રૂ.પ્ર.) ઇષ્ટનો ભોગ કરી સંતોષ મેળવવો]
**ચેળિયું** (ચેળિયું) જુઓ 'ચેલિયું.'
**ચેં** (ચેં) ક્રિ. વિ. [રવા.] ચકલાં વગેરેના અવાજની જેમ
**ચેંઉ** (ચેંઉ) ન. બિલાડીનો ટોપ, કૂગ (એક એવી વનસ્પતિ)
**ચેંકવો** (ચેંકવો) પું. [રવા.] એ નામની એક રમત, ચીચવો
**ચેંગ** (ચેંગ્ય) સ્ત્રી. ખાવાના કામમાં ન આવે તેવી માછલીની એક જાત [તેલું, ચાપાચીપિયું
**ચેંગટ** (ચેંગટ) વિ. [મરા.] ધીમું, ઢીલું. (૨) કંટાળો આપે
**ચેંચ**¹ (ચેંચ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] બાળકોની રમતનું એક સાધન, જાંગી (થાંભલીની ટોચે ખાડાવાળું રાખી એના બેઉ છેડે છોકરા બેસી ચકર ચકર ફરે છે.) [જાતનો સાગ
**ચેંચ**² (ચેંચ્ય) સ્ત્રી. ચોમાસામાં ઊગી નીકળતો એક
**ચેંચ-પેંચ** (ચેંચ-પેંચ) ન., બ.વ. [રવા.] કચ્ચાં-બચ્ચાં

**ચેંચવો[1]** (ચેંચવો) પું. તીકમ
**ચેંચવો[2]** (ચેંચવો) પું. [રવા.] ચિચૂડો
**ચેંચી[1]** (ચેંચી) સ્ત્રી. મકાનના મોભને છેડે કે છાપરાની ટોચે જડવામાં આવતું ચાંચવાળું લાકડું. (૨) સોય રાખવાનું નાનું ઘરું
**ચેંચી[2]** (ચેંચી) સ્ત્રી. [રવા.] ગર્વ, અભિમાન, પતરાજી. (૨) આનાકાની. (૩) ક્રિ.વિ. જુઓ 'ચૂં-ચાં.'
**ચેંચૂડો** (ચેંચૂડો) પું. [રવા.] જુઓ 'ચેંચ.[1]'
**ચેંચું** (ચેંચું) ન. [રવા.] જુઓ 'ચેંચી.[2]' (૨) ક્રિ.વિ. જુઓ 'ચૂં-ચાં.'
**ચેં-ચેં** (ચેંઃ-ચેં), ૦ પેંચે (૦ પેંઃચેં) ન. [રવા.] પક્ષીના બોલવાનો અવાજ. (૨) વ્યર્થ બકવાદ. (૩) પતરાજી, ગર્વ. (૪) જુઓ 'ચૂં-ચાં.'
**ચેંટ** (ચેંટ્ય) સ્ત્રી. આછો જખમ, છરકો
**ચેંટા** (ચેંટા) સ્ત્રી. [સં. कीटी-નો વિકાસ] મોટી કીડી
**ચેંટી** (ચેંટી) સ્ત્રી. [સં. कीटिका-નો વિકાસ] નાની કીડી
**ચેંડ(-ડૂ)લ** (ચેંડ(-ડૂ)લ) ન. જંગલનું ચંડૂલ પક્ષી
**ચેંડુ(-ડુ)** (ચેંડુ,-ડુ) પું. [સં. कन्दुक] રમવાનો દડો. (૨) હાથીદાંતનો લખોટો (રમવાનો)
**ચેંડુ-ફલ(-ળ)** ન. એક જાતનું ફળ
**ચેંડૂલ** (ચેંડૂલ) જુઓ 'ચેંડલ.'
**ચેંદ** (ચેંદ્ય) સ્ત્રી. દગલબાજી, દગો. (૨) અપ્રામાણિકતા
**ચેંદિયું** (ચેંદિયું) વિ. [જુઓ 'ચેંદ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] દગો કરનારું, છેતરનારું
**ચેંદુ** (ચેંદુ) જુઓ 'ચેંડુ.'
**ચેંપેં** (ચેંપેં) જુઓ 'ચેંચેં.'
**ચેંબડી** (ચેંબડી) સ્ત્રી. ખેતરમાં કાપણી થઈ ગયા પછી જુવાર બાજરીના બચી ગયેલા કુમળા છોડ, ચીમડી
**ચેંપિયન** જુઓ 'ચેમ્પિયન.'
**ચેંબર** જુઓ 'ચેમ્બર.'
**ચેંબલો** (ચેંબલો) પું. કદંબનું વૃક્ષ
**ચેંભેં** (ચેંભેં) પું. [રવા.] ઘોંઘાટ. (૨) રડારોળ
**ચૈ** કે.પ્ર. [રવા.] હાથીને જમણી ડાબી બાજુ વાળતાં મહાવત કરે છે તે અવાજ
**ચૈડ** ક્રિ. વિ. [રવા. 'ચરડ'નું પ્રવાહી ઉચ્ચારણ] નવા જોડા પહેરતાં અવાજ થાય છે એમ, નવું કાપડ ફાડતાં અવાજ થાય છે એમ
**ચૈડકો** પું. [રવા. 'ચરડકો' -પ્રવાહી ઉચ્ચારણ] કાપડ વગેરે ફાડવાથી થતો અવાજ. (૨) (લા.) ત્રાસ દુઃખ કામ વગેરેની પ્રબળ લાગણી. (૩) ધ્રાસકો ['ચરડવો.'
**ચૈડવો** પું. [જુઓ 'ચરડવો,'-પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] જુઓ
**ચૈતન્ય** ન. [સં.] ચેતનપણું, ચેતના. (૨) શક્તિ, બળ, સત્ત્વ, તાકાત, 'ઍનર્જી.' (૩) જીવ-તત્ત્વ. (૪) પું. બંગાળના ૧૬ મી સદીમાં થયેલા ગૌરાંગ મહાપ્રભુ, કૃષ્ણચૈતન્ય (પરમ કૃષ્ણભક્ત, ગૌડિયા વૈષ્ણવ સંપ્રદાયના પુરસ્કારક). (સંજ્ઞા.)
**ચૈતન્ય-કેંદ્ર** (-કેન્દ્ર) ન. [સં.] જ્યાંથી ચેતન તત્ત્વનો વિકાસ થાય તે બિંદુ
**ચૈતન્ય-ઘન** વિ., પું. [સં.] ચેતન તત્ત્વથી પૂર્ણ-પરમાત્મતત્ત્વ
**ચૈતન્ય-જ્યોતિ** પું. [સં. ज्योतिस् ન.] ચેતનસ્વરૂપ પરમાત્મા
**ચૈતન્ય-તાદાત્મ્ય** ન. [સં.] ચેતનસ્વરૂપ પરમાત્મતત્ત્વ સાથે એકરૂપતા [જીવનશક્તિ આપનારું
**ચૈતન્ય-દાયક** વિ. [સં.], **ચૈતન્ય-દાયી** વિ. [સં., પું.]
**ચૈતન્ય-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] સર્વત્ર એક ચેતન તત્ત્વ પરોવાયેલું છે તેવી સમઝ ['કૉન્શિયસનેસ' (ઇ. જો.)
**ચૈતન્ય-ધારા** સ્ત્રી. [સં.] ચેતનાનો પ્રવાહ, 'સ્ટ્રીમ ઑફ
**ચૈતન્ય-નાશ** પું. [સં.] શરીરમાંથી ચેતનશક્તિનું દૂર થવું એ, જીવનશક્તિનો નાશ [કરનારું
**ચૈતન્ય-પૂજક** વિ. [સં.] ચેતન તત્ત્વરૂપ પરમાત્માની આરાધના
**ચૈતન્ય-પૂર્ણ** વિ. [સં.] ચૈતન્યથી ભરેલું, સંપૂર્ણ ચેતનરૂપ
**ચૈતન્ય-પ્રક્ષેપ** પું. [સં.] ચેતનાનું રોપણ, 'ઇમેનેશન' (સુંદરમ્.)
**ચૈતન્ય-પ્રેરક** વિ. [સં.] ચેતન લાવી આપનારું
**ચૈતન્ય-મત** પું. [સં., ન.] શ્રીકૃષ્ણ ચૈતન્ય ગૌરાંગ મહાપ્રભુનો ગૌડિયા વૈષ્ણવ સંપ્રદાય [સચેતન
**ચૈતન્ય-મય** વિ. [સં.] જીવશક્તિથી ભરેલું, સંપૂર્ણ રીતે
**ચૈતન્ય-મૂર્તિ** પું. [સં.] ચૈતન્યસ્વરૂપ પરમાત્મા
**ચૈતન્ય-યુક્ત** વિ. [સં.] સચેતન, સજીવ
**ચૈતન્ય-વાદ** પું. [સં.] ચેતનસ્વરૂપ પરમાત્મા તત્ત્વ છે એવો મત-સિદ્ધાંત
**ચૈતન્યવાદી** વિ. [સં., પું.] ચૈતન્યવાદમાં માનનારું
**ચૈતન્ય-વિલાસ** પું. [સં.] સમગ્ર જગત એક ચેતન-સ્વરૂપ પરમાત્માનો ખેલ છે એ [ચેતનાવસ્થા
**ચૈતન્યાવસ્થા** સ્ત્રી. [સં. चैतन्य + अवस्था] જીવતા હોવાપણું,
**ચૈતન્યાંશ** (ચૈતન્યાંશ) પું. [સં. चैतन्य + अंश] ચેતનરૂપ પરમાત્મતત્ત્વનો અંશ કે ભાગ. (૨) વિ. જેમાં ચૈતન્યનો અંશ છે તેવું, પરમાત્માના અંશવાળું
**ચૈતર** પું. [સં. चैत्र, અર્વા. તદ્ભવ] જુઓ 'ચૈત્ર.'
**ચૈતરિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચૈત્ર માસમાં થતું. (૨) વિ., ન. મહુડાનું ફૂલ
**ચૈતસિક** વિ. [સં.] ચિત્તને લગતું, ચિત્તના સંબંધનું, માનસિક
**ચૈતો** પું. એ નામનું એક પક્ષી
**ચૈત્તિક** વિ. [સં.] ચિત્તને લગતું, ચૈતસિક, માનસિક
**ચૈત્ય** ન. [સં., પું.] જેમાં સ્તૂપ હોય તેવું બૌદ્ધ મંદિર. (૨) જૈન દેરાસર. (૩) સર્વસામાન્ય દેવાલય. (૪) પાળિયો, સ્મારક સ્તંભ
**ચૈત્ય-ગવાક્ષ** પું. [સં.] મધ્યકાલની બૌદ્ધ ગુફાઓના મહોરા ઉપર તેમજ સર્વસામાન્ય દેવાલયોનાં શિખરોમાં ઉપર ચાંચવાળી અર્ધ-ગોલાકાર કરવામાં આવતી-આવેલી ગોખલાની આકૃતિ, ચૈત્ય-વાતાયન, ચંદ્ર-શાલા. (શિલ્પ.)
**ચૈત્ય-ગૃહ** ન. [સં., પું., ન.] સ્તૂપવાળું બૌદ્ધ મંદિર. (૨) નાની મોટી દેરી
**ચૈત્ય-પરિપાટિ(-ટી)** સ્ત્રી. [સં.] મુખ્ય દેરાસરને ફરતે આવેલાં નાનાં નાનાં ચૈત્ય-મંદિરોમાં જઈ ક્રમવાર વંદના કરવાની ક્રિયા. (જૈન.)
**ચૈત્ય-મંદિર** (-મન્દિર) ન. [સં.] જુઓ 'ચૈત્ય-ગૃહ.'
**ચૈત્ય-યજ્ઞ** પું. [સં.] એ નામનો એક ગૃહ-યજ્ઞ ['સ્ટોન'
**ચૈત્ય-યૂપ** પું. [સં.] સ્મારક-સ્તંભ, પાળિયો, ખાંભી, 'હીરો-

**ચૈત્ય-લેખ** પું. [સં.] બૌદ્ધ જૈન તેમજ અન્ય ધર્મસંપ્રદાયોનાં મંદિરોમાંનો તે તે ઉત્કીર્ણ લેખ. (૨) સ્મૃતિ-લેખ, સ્મારક-લેખ, પાળિયાનો લેખ
**ચૈત્ય-વંદન** (-વન્દન) ન. [સં.] દેરાસરમાં જઈ કરવામાં આવતી વંદન પૂજન વગેરે ક્રિયા. (જૈન.)
**ચૈત્યવાસી** વિ. [સં., પું.] દેરાસર અને એમાં તીર્થંકરોની મૂર્તિ હોવી જોઈયે એવું માનનારા જૈન ફિરકાનું, દેરાવાસી. (જૈન.)
**ચૈત્ય-વિહાર** પું. [સં.] બૌદ્ધ વિહાર. (૨) જૈન દેરાસર
**ચૈત્ય-વાતાયન** ન. [સં.] જુઓ 'ચૈત્ય-ગવાક્ષ.' [હોય)
**ચૈત્ય-સ્થાન** ન. [સં] પવિત્ર તીર્થરૂપ જગ્યા (જ્યાં દેવાલયો
**ચૈત્ર** પું. [સં.] પૂનમે ચંદ્ર આકાશમાં ચિત્રા નક્ષત્રમાં આવે તેવો ચાંદ્ર-માસ, ભારતીય ચૈત્રાદિ વર્ષનો પહેલો અને કાર્તિકાદિ વર્ષનો છઠ્ઠો મહિનો. (સંજ્ઞા.)
**ચૈત્રરથ** પું. [સં.] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે કુબેર ભંડારીનો હિમાલયમાં આવેલો એક બગીચો. (સંજ્ઞા.)
**ચૈત્રી**[1] વિ., સ્ત્રી. [સં.] ચૈત્ર મહિનાની પૂનમ [શરૂ થતું
**ચૈત્રી**[2] વિ. [સં., પું.] ચૈત્ર મહિનાને લગતું, ચૈત્ર મહિનાથી
**ચૈયું** ન. ખાટલાની કાથી કે દોરી, ખાટલાનું વાણ
**ચૈલ** ન. [સં.] વસ્ત્ર, કપડું, લૂગડું
**ચૈલાજિન** ન. [સં. चैल + अजिन] મૃગચર્મનું વસ્ત્ર
**ચૈંધીર** ન. વારંવાર પૂછડી હલાવ્યા કરતું ચકલીની જાતનું એક પક્ષી
**ચો**[1]-(ચૉ-) વિ. [સં. चतुस् > પ્રા. चउ; 'ચાર'નો અર્થ બતાવતો શબ્દ સમાસના પ્રથમ પદ તરીકે માત્ર; જેમકે ચોગમ, ચોત્તરફ, ચો-દિશ વગેરે] ચાર '૪'
**ચો**[2] પું., સ્ત્રી. ઇચ્છા, ભાવ, અભળખો. (૨) ખંત, હોંશ
**ચોઈલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. હલકા પ્રકારની અને ભીની જમીન
**ચોક**[1] (ચૉક) પું. [સં. चतुष्क > પ્રા. चउक्क] ચારનો સમૂહ (ઘડિયામાં). (૨) મકાનમાં જેમાં ચારે બાજુથી અવાય તેવો ખુલ્લો કે ઢાંકેલો ચો-ખૂણિયો ભાગ. (૩) જ્યાં બે કે બેથી વધુ માર્ગ મળતા હોય તેવો ભૂ-ભાગ, ચકલો, ચૌટું. (૪) બે સીધી લીટી એક બીજીને કાટખૂણે કાપે તેવી આકૃતિ–સાથિયા વગેરેની. [૦ પૂરવા (રૂ.પ્ર.) સાથિયા વગેરે ચિતરામણ કરવાં. (૨) મંગળ કાર્ય કરવું. (૩) શેખચલ્લી જેવા વિચાર કરવા]
**ચોક**[2] જુઓ 'ચૉક.' [પર અક્ષરો કરવા વપરાતી)
**ચૉક**[3] પું. [અં.] સાફ કરેલી ખડી (કાળાં પાટિયાં વગેરે
**ચોકટ** (ચૉકટ્ય) સ્ત્રી. [સં. चतुष्क-पट्टी > પ્રા. चउक्क-अट्टी] ગંજીફાનાં પાનાંમાંની ચારે બાજુ ખૂણા આવે તેવી એક જાત
**ચોક(-ગ)ઠું** (ચૉક(-ગ)ઠું) ન. [સં. चतुष्काष्ठक- > પ્રા. चउक्क-ट्ठअ-] ચાર લાકડાંની માંડણી, નાની મોટી 'ફ્રેઇમ,' 'કેબિનેટ' (ઇ.બા.). (૨) બનાવટી દાંતની માંડણી, 'ડેન્ચર.' (૩) (લા.) ચોક, ચકલો, ચૌટું. [૦ બેસવું (-બૅસવું) (રૂ. પ્ર.) બંધબેસતી વાત થવી (૨) વરકન્યાનું સગપણ ગોઠવાવું. (૩) યોજનાની સિદ્ધિ મળવી. ૦ બેસાડવું (-બૅસાડવું) (રૂ. પ્ર.) બંધ-બેસતું કરવું. (૨) વરકન્યાનું સગપણ ગોઠવવું. ૦ બેસી જવું (-બૅસી-) (રૂ. પ્ર.) યુક્તિસર બંધ-બેસતું થવું. -ઠે ચડ(-ઢ)વું (રૂ. પ્ર.) સંબંધ બંધાવો] [આકાર
**ચોકડ** (ચૉકડ્ય) સ્ત્રી.[જુઓ 'ચોકડી.' એનું લાઘવ.] ચોકડીનો
**ચોકડાં** (ચૉકડાં) ન., બ. વ. [જુઓ 'ચોકડું.'] ચાર ચારનો સમુદાય. (૨) કાનમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું
**ચોકડિયું** (ચૉકડિયું) વિ. [જુઓ 'ચોકડી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચોકડી-ચોકડીવાળું, ચોકડી ભાતનું. (૨) ચારના સમુદાયવાળું, ચોકિયું. (૩) ન. ચોકડી ભાતનું સ્ત્રીઓનું એક ઓઢણું
**ચોકડી** (ચૉકડી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોક[1]' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] એકબીજી લીટી એકબીજીને કાટખૂણે છેદે અને ચાર છેડા ચારખૂણે હોય તેવી આકૃતિ. (૨) ચોરસ કે લંબચોરસ ઘાટનું ખાળ આગળ વાળી લીધેલું પાળ-વાળું બેઠું બાંધકામ. (૩) ચાર યુગોનો સમુદાય. (૪) ચાર વ્યક્તિઓનો સમુદાય. (૫) ચાર રસ્તા મળતા હોય તેવું સ્થાન. (૬) જુઓ 'ચોકટ.' [૦ કાઢવી (રૂ. પ્ર.) ચોકડીનો આકાર કરવો. ૦ પાડવી (રૂ. પ્ર.) નાપાસ થવું. ૦ મૂકવી (રૂ. પ્ર.) ગેરહાજરી પૂરવી. (૨) નાપાસ કરવું. (૩) રદ કરવું]
**ચોકડી-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય.] ચોકડી ભાતનું
**ચોકડું** (ચૉકડું) ન. [સં. चतुष्कटक- > પ્રા. चउक्कडअ-] ચાર કડીઓવાળું ઘોડાના મોંમાં પહેરાવાતું સાધન, લગામનો લોખંડની કડીઓવાળો ભાગ. (૨) કાનનું એક ઘરેણું. (૩) (લા.) દાંતનું બનાવેલું ચોકઠું. [મોઢે ચોકડું (રૂ. પ્ર.) તદ્દન કાબૂમાં. (૨) મૂર્ખ]
**ચોકડો** (ચૉકડો) પું. [જુઓ 'ચોકડી.'] (તુચ્છકારમાં) ખોટું હોવાની નિશાની કે કથન
**ચોકની** (ચૉકની) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોક[1]'નો વિકાસ.] ચાર દાંતાવાળું કાંટા વગેરે લેવાનું તથા ઝીંટવાનું ખેતીનું એક સાધન
**ચોક-પ્રબંધ** (ચૉક-પ્રબન્ધ) પું. [જુઓ 'ચોક[1]' + સં.] ચોકના આકારમાં અક્ષર ગોઠવાયા હોય તેવું એક ચિત્રકાવ્ય. (કાવ્ય.)
**ચોક-બંધ** (ચૉક-બન્ધ) પું. [જુઓ 'ચોક[1]' + સં.] જુઓ 'ચોક-પ્રબંધ.'. (૨) મોટી ચોકડીનું એક ભરતકામ
**ચો-કલ** (ચૉ-કલ) વિ. [જુઓ 'ચો–' + સં. कला],-**લિયું** (ચૉકલિયું) વિ. [જુઓ 'ચોકલ' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ચાર માત્રાવાળું, ચતુષ્કલ. (પિં.)
**ચોકલો** પું. ખસખસનો ડોડવો. (૨) છાલ
**ચૉકલેટ** સ્ત્રી. [અં. ચૉકોલેટ] બારી બારણાં વગેરે લાકડકામ ઉપર લગાવવામાં આવતો ચીકણા તેલવાળો લાલ લીલો વગેરે રંગ. (૨) પીપરમિન્ટના પ્રકારની ખાવાની એક ગળી વાનગી
**ચોકવ** ન. દારૂડી નામની વનસ્પતિનું મૂળિયું
**ચોકવટી** (ચૉક-) સ્ત્રી. [સં. चतुष्क-वर्तिका > પ્રા. चउक्क-वट्टिआ] નાનો ચકલો, નાનું ચૌટું કે ચોક
**ચોકવું** જુઓ 'ચોંકવું.' ચોકાવું ભાવે., ક્રિ. ચોકાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.
**ચોકશી** (ચૉકશી) જુઓ 'ચોકસી.'
**ચોક(-ક્ક)સ** (ચૉક(-ક્ક)સ) ક્રિ. વિ. નક્કી, જરૂર, નિશ્ચિત રીતે. (૨) વિ. અમુક નિશ્ચિત, જેને વિશે ખાતરી છે તેવું. (૩)

ખાતરી કરી કામ કરનારું, કાબેલ, નિપુણ. (૪) સાવધાન, સાવચેત. (૫) ભૂલ વિનાનું, 'ઍક્યુરેટ'

**ચોકસાઈ** (ચૉકસાઇ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોકસ' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ચોક્કસપણું, ખબરદારી, 'ઍક્યુરસી'

**ચોકસી**[૧](-શી) (ચૉકસી,-શી) પું. [જુઓ 'ચોકસ' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] (લા.) સોના ચાંદી વગેરેની કસોટી કરી એની કિંમત આંકનારો વેપારી. (૨) હિસાબો તપાસનાર વ્યક્તિ, 'ઑડિટર' (ન. મા.)

**ચોકસી**[૨] (ચૉકસી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોકસ' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'ચોકસાઈ.' (૨) કાળજી, સંભાળ. (૩) પરીક્ષા, પારખું

**ચોકા-ધર્મ** (ચૉકા-) પું. [જુઓ 'ચોકો' + સં.] રસોઈના ચોકા જેવા ખાન-પાનના નિયમોના બાહ્ય આચાર માત્રમાં જ સમાઈ રહેલો ધર્મ અને આચાર

**ચોકાપો** (ચૉકાપો) પું. જુગાર રમતી વેળા બે પાસા ફેંકતાં એક પાસામાં ચાર દાણા અને બીજા પાસામાં ખાલી પડે એવી બાજી [આવે છે તે ક્રિયા

**ચોકારો** (ચૉકારો) પું. મોહરમમાં કાંડાં વતી છાતી કૂટવામાં

**ચોકાવવું, ચોકાવું** જુઓ 'ચોકવું'માં.

**ચોકા-વૃત્તિ** (ચૉકા-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોકો' + સં.] સંકુચિત વાડાબંધી, ચોકા-ધર્મ

**ચોકિયો** (ચૉકિયો) પું. [જુઓ 'ચોક[૧]' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ગાડામાં કે રથમાં જોડેલા ચાર બળદ કે ચાર ઘોડામાંના આગલા બેમાંનો પ્રત્યેક

**ચોકિયાટ(-ત)** (ચૉકિયાટ, -ત) પું. [જુઓ 'ચોકી' દ્વારા.] ચોકી કરનાર માણસ, રખેવાળ

**ચોકિયાટી(-તી)**[૧] (ચૉકિયાટી,-તી) વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ચોકિયાટને લગતું

**ચોકિયાટી(-તી)**[૨] (ચૉકિયાટી,-તી) સ્ત્રી. + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ચોકિયાટપણું, રખેવાળું. (૨) (લા.) ન. દાણ, જકાત

**ચોકિયાટું** (ચૉકિયાટું) ન. [ + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] ચોકિયાટપણું, રખેવાળું. (૨) ચોકી કરવાનું મહેનતાણું

**ચોકિયાત** (ચૉકિયાત) જુઓ 'ચોકિયાટ.'

**ચોકિયાતી**[૧-૨] (ચૉકિયાતી) જુઓ 'ચોકિયાટી.'

**ચોકિયારું** (ચૉકિયારું) ન. [જુઓ 'ચોકી' દ્વારા.] ચોકીદારને રહેવાનું સ્થાન. (૨) સ્વામિનારાયણ સંપ્રદાયનાં મંદિરોમાં પ્રવેશ કરતાં આવતો પહેલો ચોક (જ્યાં હનુમાન અને ગણેશની બેઉ બાજુ મૂર્તિ હોય છે.)

**ચોકિયું** (ચૉકિયું) વિ. [જુઓ 'ચોક[૧]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચાર બળદ કે ઘોડા જોડેલા હોય તેવું. (૨) ન. બળદ ઘોડાની બેવડી જોડમાંની આગલી જોડનું બેવડિયું ધોંસરું કે તરેલું. (૩) કોસ ખેંચવા બળદોના ગળામાં નાખવામાં આવતું બેવડિયું ધોંસરું. (૪) ચાર બળદ કે ઘોડા જોડેલું વાહન

**ચોકી** (ચૉકી) સ્ત્રી. [સં. चतुष्किका > પ્રા. चउक्किआ] ચાર-બાજુવાળી કોઈ પણ રચના. (૨) ચાર પાયાની બેસણી, 'સ્ટૂલ.' (૩) ચોકમાંનું પોલીસ-થાણું કે જકાતી થાણું,– એ ઉપરથી ગમે તે રાજમાર્ગ ઉપર જંગલના રસ્તે રખેવાળી કરનારું રખેવાળો કે ચોકીદારોનું થાણું. (૪) (લા.) ચોકીદારનું કાર્ય, રખેવાળી, 'રૉન.' (૫) મીઠાઈ તૈયાર કરતાં ઠારવાનું લોખંડનું ચોરસ કે લંબચોરસ વાસણ. [૦ કરવી (રૂ. પ્ર.) દેખભાળ રાખવી. ૦એ લઈ જવું (ચૉકિયે-), ૦ પર લઈ જવું (રૂ. પ્ર.) પોલીસ-થાણે ફરિયાદ કરવી. ૦ બાંધવી (રૂ.પ્ર.) તાવીજ કે માદળિયું બાંધવું. ૦ ભરવી, ૦ રાખવી (રૂ. પ્ર.) રખેવાળી કરવી, દેખભાળ રાખવી]

**ચોકી-દાર** (ચૉકી-) પું. [ + ફા. પ્રત્યય] ચોકિયાત, રખેવાળ

**ચોકીદારી** (ચૉકી-) સ્ત્રી [ + ફા. પ્રત્યય] રખેવાળી

**ચોકી-પહેરો** (ચૉકી-પે:રો) પું. [ + જુઓ 'પહેરો.'] ચોકી ઉપર સજાગ રહી ચાલ્યા કરવું એ. [-રામાં મૂકવું (રૂ. પ્ર.) ખસી ન શકે તે રીતે કબજામાં રાખવું– આરોપીને. ૦ રાખવો (રૂ. પ્ર.) પૂરી તકેદારી રાખવી] ['ઍસ્ટેરિક'

**ચોકુલી** (ચૉકુલી) સ્ત્રી. તારા જેવી નિશાની, ફૂદડી (*),

**ચોકો** (ચૉકો) પું. [સં. चतुष्कक- > પ્રા. चउक्कअ-] ચારનો સમૂહ. (૨) ચાર દાણાવાળું ગંજીફાનું પાનું, ચોગો. (૩) મરતીવેળા હિંદુઓમાં દર્દીને જમીન ઉપર લેવા ગાયના છાણથી કરવામાં આવતું લંબચોરસ ઘાટનું લીંપણ. (૪) ભોજન કરતીવેળા વૈષ્ણવોને ત્યાં કે મંદિરોમાં પાતળ મૂકવાના સ્થાને પ્રથમથી અને ભોજન કર્યા પછી પાતળ દૂર કરી કરવામાં આવતું છાણ યા માટી કે એકલા પાણીનું પોતનું, બ્રાહ્મણ વગેરે ઉચ્ચ વર્ણને ત્યાં થતું એ પ્રકારનું પોતનું. (૫) (લા.) અલગ કરેલી જગ્યા કે વિષય. [-કા પર લેવું (રૂ. પ્ર.) મરણ-પથારીએ સુવાડવું. -કા પાટલા કરવા (રૂ. પ્ર.) કોઈ કામમાંથી પરવારવું. -કેથી ઊઠવું (રૂ. પ્ર.) કાળના મોઢામાંથી બચી જવું. -કે ન(-નં)ખાવું (રૂ. પ્ર.) મરવા સૂવું. -કે ના(-નાં)ખવું (રૂ. પ્ર.) મરણ પામેલને ચોકામાં સુવડાવવું. -કે પડવું (રૂ. પ્ર.) મરવાની તૈયારી કરવી. -કે લેવું (રૂ. પ્ર.) ચોકે નાખવું. ૦ કરવો (રૂ. પ્ર.) મરનારને સુવાડવાની જગ્યાએ ગાયનું છાણ લીંપવું. ૦ દેવો, ૦ વાળવો (રૂ. પ્ર.) કામ બગાડવું]

**ચોકોલેટ** જુઓ 'ચૉકલેટ.'

**ચોક્કસ** (ચૉક્કસ) જુઓ 'ચોકસ.'

**ચોક્કો** પું. [જુઓ 'ચોકો.'] જુઓ 'ચોકો(૨).'

**ચોક્ખા(-ખ્ખા)ઈ** જુઓ 'ચોખ્ખાઈ.'

**ચોક્ખા-બોલું** જુઓ 'ચોખ્ખા-બોલું.'

**ચોક્ખું** જુઓ 'ચોખ્ખું.'

**ચોક્ખું-ચટ** જુઓ 'ચોખ્ખું-ચટ.'

**ચોક્ખું-ચણ(-ણા)ક** જુઓ 'ચોખ્ખું-ચણ(-ણા)ક.'

**ચોક્ખું-ફૂલ** જુઓ 'ચોખ્ખું-ફૂલ.'

**ચોખડિ(-ડિ)યાટ(-ત)** વિ. [જુઓ 'ચોખ્ખું' દ્વારા.] ઊંચા વર્ગના લોક સ્પર્શ કરે તેવું

**ચોખડિ(-ળિ)યા-વેડા** પું., બ. વ. [જુઓ 'ચોખડિ(-ળિ)યું' + 'વેડા.'] આભડછેટ બહુ પાળતાં હોઇયે એમ બતાવવું એ

**ચોખડિ(-ળિ)યું** વિ. [જુઓ 'ચોખ્ખું' દ્વારા.] સ્પર્શાસ્પર્શમાં દૃઢ રીતે માનનારું, 'પ્યૂરિટન.' (૨) (લા.) ચોખ્ખાઈનો દંભ કરનાર

**ચોખડું** (ચૉખડું) ન. [જુઓ 'ચો[૧]–' દ્વારા.] એકબીજાંથી સંકળાયેલાં ચાર સગાં એકબીજાંના 'રાખરખોપાની નજરે

વર-કન્યાઓનાં સમર્પણ કરે એવો પ્રકાર (આડકતરી રીતનો સાટાનો પ્રકાર) [જુઓ 'ચોખ્ખાઈ.'

**ચોખપ** (ચોખ્પ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોખ્ખું' + ગુ. 'પ' ત. પ્ર]

**ચોખરો** (ચોખરો) પું. [જુઓ 'ચો[1]-' દ્વારા.] ચાર કડીનો એક ગાનપ્રબંધ (વ્રજભાષામાં થયેલો છે). (૨) (લા.) ખુશાલીનો ઉદ્‌ગાર

**ચોખલિયાટ(-ત)** જુઓ 'ચોખડિયાત.'

**ચોખલિયા-વેડા** જુઓ 'ચોખડિયા-વેડા.'

**ચોખલિયું** વિ. [જુઓ 'ચોખલું'+ગુ. 'ઇયુ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ચોખડિયું,' 'પ્યૂરિટન' (ના. દ.)

**ચોખલું** વિ. [જુઓ 'ચોખ્ખું' + અપ. उल्लअ > ગુ. 'અલું' ત. પ્ર.] ચોખ્ખાઈનો દંભ કરનારું, ચોખલિયું

**ચોખ-વટ** (-ટય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોખ્ખું' + ગુ. 'વટ' ત.પ્ર.],

**ચોખવાડું** ન. [જુઓ 'ચોખ્ખું' દ્વારા.] ચોખ્ખાઈ. (૨) (લા.) સ્પષ્ટતા, ખુલાસો

**ચોખળું** (ચોખળું) ન. [જુઓ 'ચો-[1]' દ્વારા.] આજુબાજુ આવેલાં ગામડાંઓનો સમૂહ

**ચો-ખંડ** (ચો-ખણ્ડ) વિ. [સં. चतुष्खण्ड > પ્રા. चउक्खंड] ચારે ખંડને આવરી લેતું, ચોખંડું

**ચો-ખંડું** (ચો-ખણ્ડું) વિ. [સં. चतुष्खण्डक- > પ્રા. चउक्खंडअ-] ચાર ખંડવાળું, સમચોરસ, ચારે ખૂણાવાળું, ચોખૂણિયું

**ચોખા(-ખ્ખા)ઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોખ્ખું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ચોખ્ખાપણું, સ્વચ્છતા. (૨) શુદ્ધિ, પવિત્રતા. (૩) (લા.) સ્વભાવની નિર્મળતા, નિખાલસપણું

**ચોખાની** સ્ત્રી. એ નામનું એક ભાતીગર કાપડ

**ચોખા-પીટિયો** પું. [જુઓ 'ચોખો' + 'પીટવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ડાંગર સાળ વગેરે ખાંડવાનો ધંધો કરનારી જાતનો માણસ, ગોલો

**ચોખા-પૂર** વિ. [જુઓ 'ચોખો' + 'પૂરવું.'] એક ચોખાના માપ કે વજન જેટલું [જેટલું

**ચોખા-ભાર** વિ. [જુઓ 'ચોખો' + સં.] એક ચોખાના વજન

**ચોખાસું** વિ. [જુઓ 'ચોખ્ખું' દ્વારા.] ઉચ્ચ વર્ગના લોક સ્પર્શ કરી શકે તેવું સ્વચ્છ. (૨) એઠું ન ગણાય તેવું

**ચોખાલવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ચોખ્ખું' દ્વારા.] ચોખ્ખું કરવું, સાફ કરવું. (૨) (ભોજન કરી) મોં સાફ કરવું. (૩) (લા.) સ્પષ્ટપણે વ્યક્ત કરવું. **ચોખાલાવું** કર્મણિ., ક્રિ.

**ચોખાવવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ચોખ્ખું' દ્વારા.] જુઓ 'ચોખાલવું.' **ચોખાવાવું** કર્મણિ., ક્રિ.

**ચોખા-વા** વિ., ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ચોખો' + 'વા' અંતરદર્શક અવ્યય] ચોખા જેટલું દૂર. (૨) ચોખા જેટલા માપનું, ચોખા-પૂર

**ચોખાવાવું** જુઓ 'ચોખાવવું'માં.

**ચોખાળવું[1]** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ચોખ્ખું' દ્વારા.] જુઓ 'ચોખાલવું.' **ચોખાળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. [આગ્રહી

**ચોખાળવું[2]** વિ. [જુઓ 'ચોખ્ખું' દ્વારા.] ચોખ્ખાઈ પાળવાનું

**ચોખાળાવું** જુઓ 'ચોખાળવું[1]'માં.

**ચો-ખૂણ** (ચો-ખૂણ) વિ. [જુઓ 'ચો[1]-' + 'ખૂણ' > સં. कोण] ચાર ખૂણાવાળું, ચોખૂણિયું. (૨) ક્રિ. વિ. ચારે ખૂણે

**ચો-ખૂણિયું** (ચો-ખૂણિયું) વિ. [જુઓ 'ચો[1]-' + 'ખૂણો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચાર ખૂણાવાળું ચોખૂણ, ચોખંડું

**ચો-ખૂણી** (ચો-ખૂણી) વિ. [જુઓ 'ચો-ખૂણ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ચો-ખૂણિયું.'

**ચો-ખૂંટ** (ચો-ખૂંટ) ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ચો[1]-' + 'ખૂંટ.'] ચારે ખૂણાનાં નિશાનો સમાવી લઈને

**ચોખૂંટું** વિ. [જુઓ 'ચો-ખૂંટ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ચારે ખૂણાનાં નિશાનો વચ્ચે આવેલું

**ચોખો** પું. ડાંગર સાળ વગેરેનો ખાંડી કે મશીનમાંથી ફોતરી દૂર કરાતાં બચેલો દાણો (સામાન્ય રીતે 'ચોખા' એમ બ.વ. પ્રયોગ.) [**ચાર ચોખા છંટાવા** (-છણ્ટાવા) (રૂ.પ્ર.) લગ્ન થવાં. **-ખા ચઢા(-ડા)વવા** (રૂ.પ્ર.) ખુશામત કરવી. **-ખા ચાંપવા** (રૂ.પ્ર.) માપ કે તાગ કાઢવો. **-ખા ચોઢ(-ડ)વા** (રૂ. પ્ર.) આશીર્વાદ દેવો. **-ખા ના(-નાં)ખવા** (રૂ.પ્ર.) સીમંત કરવું. (૨) નાતરું કરવું. **-ખા બાફવા** (રૂ.પ્ર.) મરણ પાછળ બારમાનું જમણ આપવું. **-ખા ભેળી ઇયળ** (રૂ.પ્ર.) સારા સાથે કાંઈક નરસું પણ. **-ખા મગ ચડી(-ઢી) રહેવા** (-રે:વા) (રૂ.પ્ર.) તૈયારી થઈ જવી. **-ખા મગ ભળી જવા** (રૂ.પ્ર.) માંગલિક કામ પૂર્ણ થવું. **-ખા મૂકવા** (રૂ.પ્ર.) નિમંત્રણ કરવું. **-ખા વેરવા** (રૂ.પ્ર.) લાંચ આપવી. (૨) જાળ પાથરવી (દગાથી કબજે કરવા)]

**ચોખ્ખા(-ક્ખા)ઈ** જુઓ 'ચોખાઈ.'

**ચોખ્ખા(-ક્ખા)-બોલું** વિ. [જુઓ 'ચોખ્ખું(-ક્ખું)' + 'બોલવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] ચોખ્ખું કહેનારું

**ચોખ્ખું(-ક્ખું)** વિ. [સં. चोक्षक- > પ્રા. चोक्खअ-] સ્વચ્છ, સાફ. (૨) ભેળ વિનાનું, નિખાલસ. (૩) કપાત નીકળી ગયા પછી બાકી વધેલું, 'નેટ.' (૪) (લા.) પ્રામાણિક. (૫) ખુલ્લેખુલ્લું, ઉઘાડું, સ્પષ્ટ. (૬) ભૂલચૂક વિનાનું. (૭) સ્વચ્છતાપૂર્વક બનાવેલું–કોઈનું અડેલું નહિ તેવું. (૮) બગાડ કે કચરા વિનાનું. (૯) ગોટાળા વિનાનું. [**૦ કરવું** (રૂ.પ્ર.) ગૂંચવાડો ન રહે તેવું કરવું. **૦ રહેવું** (-રે:વું) (રૂ.પ્ર.) અલિપ્ત રહેવું. **૦ કહેવું** (-કે:વું) (રૂ.પ્ર.) સાચી વાત કહી નાખવી] [તદ્દન સાફ

**ચોખ્ખું(-ક્ખું)-ચટ** વિ. [ + રવા.] ખુલ્લેખુલ્લું, તદ્દન સ્પષ્ટ,

**ચોખ્ખું(-ક્ખું)-ચણ(-ણા)ક** વિ. [ + રવા.] તદ્દન સાફ, કસ્તર વિનાનું

**ચોખ્ખું(-ક્ખું)-ફૂલ** વિ. [ + જુઓ 'ફૂલ.'] ફૂલના જેવું સ્વચ્છ

**ચો-ગઠ** (ચો-ગઠ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચો-[1]' + સં. ग्रन्थि પું. > પ્રા. गंठि દ્વારા] ચાર હાંસવાળી ગાંઠ. (૨) ચાર વાંસડાની કે ચાર સાંઠાની માંડણી. (૩) કુંભારનું એક સાધન, ચોગઠી. (૪) (લા.) લગ્નની ગાંઠ (જે કદી ન છૂટે તેવી ગણાઈ છે.)

**ચો-ગઠી** (ચો-ગઠી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોગઠ' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ચોગઠ(૩).'

**ચોગઠું** જુઓ 'ચોકઠું.' [ચારે બાજુ, ચારે દિશાએ

**ચોગઢ(-ર)-દમ** (ચોગડ(-ર)દમ્ય) ક્રિ વિ. [ફા. ચોગર્દમ્]

**ચોગડે-પાંચડે** (ચોગડે-) ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ચોગડો' + 'પાંચડો' = ૪૫.] + ગુ.'એ' ત્રી. વિ. બેઉને.] (લા.) મફત, વગર પૈસે

**ચોગડો** (ચોગડો) પું. [જુઓ 'ચો-[1]' + 'અગડો-ત્રગડો'ના

સાદશ્યે 'ગડો.'] ચારનો અંક '૪'

**ચો-ગઠ** (ચૉ-ગઠ્ય) સ્ત્રી. વીંટીનું પડેલું આંગળીમાંનું નિશાન, વેઢ

**ચોગણું** (ચૉ-ગણું) વિ. [સં. चतुर्गुणितक->પ્રા. चउग्गुणिअअ-] ચારગણું, ચોગણું

**ચો-ગમ** (ચૉ-ગમ્ય) ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ચો-[૧]' + 'ગમ' દિશાસૂચક શબ્દ], **-માં** (ચૉ-ગમાં) ક્રિ.ક્રિ. [+ગુ. 'આં' સા. વિ.ના અર્થનો પ્ર.] ચારે બાજુ, ચારે તરફ, ચોતરફ, ચોમેર

**ચોગરદમ** (ચૉગરદમ્ય) જુઓ 'ચોગડદમ.'

**ચોગલાં** (ચૉગલાં) ન., બ.વ. [જુઓ 'ચો-[૧]' દ્વારા.] સાથિયામાંની આડી અને ઊભી લીટી

**ચોગાન** (ચૉગાન) ન. [ફા. ચવ્‌ગાન્] નાનું મોટું ગામ કે નગરમાંનું યા નજીકનું બાંધેલું મેદાન

**ચોગાનિયું** (ચૉગાનિયું) વિ. [જુઓ 'ચોગાન' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ચોગાનમાં છૂટું ફરતું કે મૂકી દીધેલું

**ચોગો(-ગ્ગો)** (ચૉગો,-ગ્ગો) પું. [જુઓ 'ચોક્કો.'] ગંજીફાનું ચોકાનું પત્તું

**ચો-ઘડિયું** (ચૉ-ઘડિયું) ન. [સં. चतुर्घटिकक->પ્રા. चउग्घडिअअ-] ચાર ઘડીનો સમય. (૨) ચાર ચાર ઘડીને અંતે (પૂર્વકાલમાં) વગાડવામાં આવતું નગારા-વાદ્ય. (૩) દિવસ અને રાતના દોઢ દોઢ કલાકના અંતરનું સમય-માપન (દિવસનાં આઠ એ જ ક્રમભેદે રાતનાં આઠ; અમુક માંગલિક, અમુક અમાંગલિક). (જૈન). [-યાં જવાં (રૂ.પ્ર.) મુહૂર્ત વીતી જવું. -યાં વાગવાં (રૂ.પ્ર.) મોત નજીક આવવું]

**ચોઘલો** (ચૉઘલો) પું. ગામડાનો એક અધિકારી. (૨) નાતનો પટેલ [રીતનો ખાસ પ્રકારનો અંગરખો

**ચોઘો** પું. [તુર્કી. ચોઘા] મુઘલ જમાનામાં પહેરાતો મુસ્લિમ

**ચોચુબો** પું. ભડવો (સ્ત્રીની મેલી જિવાઈ ઉપર જીવનારો)

**ચોચું** ન. લીલું ફૂલ

**ચોચો** પું. એ નામનો એક વેલો

**ચોજ** (-જ્ય) સ્ત્રી. [સં. चोद्य>પ્રા. चोज्ज न] પ્રશ્ન, પૃચ્છા. (૨) દલીલ. (૩) તર્ક, બુદ્ધિની સૂક્ષ્મતા. (૪) ટાપટીપ

**ચોજવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ચોજ,'-ના. ધા.] શોધવું, ગોતવું ખોળવું. **ચોજાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચોજાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ચો-જાવો** (ચૉ-જાવો) પું. [જુઓ 'ચો-[૧]' + 'જાવા' (દેશ).) (જાવા સુમાત્રા તરફથી આવતો હતો તેથી) એલચી તજ લવિંગ અને જાયફળ એ ચેનો

**ચોજાળું** વિ. [જુઓ 'ચોજ' + ગુ. 'આળું' ત.પ્ર.] ચોજવાળું

**ચોટ[૧]** (-ટ્ય) સ્ત્રી [જુઓ 'ચોટવું.'] ચોંટવું એ, ચોંટવાની અસર

**ચોટ[૨]** સ્ત્રી. [હિં.] પ્રબળ અથડામણ, તીક્ષ્ણ આઘાત. (૨) (લા.) દાવ, લાગ. (૩) નિશાન. (૪) મઠ (મેલી વિદ્યાથી નખાતી.). [૦ આવવી (રૂ.પ્ર.) વાગવું, લાગવું. ૦ મારવી (રૂ.પ્ર.) ઝપટમાં લેવું. ૦ લાગવી (રૂ.પ્ર.) મંત્રજંત્રની અસર થવી. (૨) હેતુ સિદ્ધ થવો.] [તલવાર

**ચોટડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોટડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.)

**ચોટડું** વિ [જુઓ 'ચોટ[૧]' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ચોંટી રહે એવું, ચોટડૂક. (૨) (લા.) ન. ગર્ભધારણ (તિરસ્કારમાં)

**ચોટડું-ક** ન. [+ગુ 'ક' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] (લા.) ગર્ભ, હમેલ

**ચોટડૂક** જુઓ 'ચોટડું.'

**ચોટણિયું** વિ. [જુઓ '[illegible]ટવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર. + 'ઇયું' ત.પ્ર.] ચોંટી પડનાર, ખૂંદરિયું. (૨) ન. વળગી પડવાની ક્રિયા, લપ

**ચોટણું[૧]** ન. [જુઓ 'ચોટવું + ગુ. 'અણું' ક્રિયાવાચક કૃ.પ્ર.] ચોંટવાની ક્રિયા. (૨) ચોંટી પડાય તેવી કાદવવાળી જગ્યા. (૩) ચોંટેલી વસ્તુ

**ચોટણું[૨]** વિ. [જુઓ 'ચોટવું' + ગુ. 'અણું' કર્તૃવાચક કૃ.પ્ર.] ચોંટી પડે તેવું. (૨) ચીકણું, કાદવવાળું

**ચોટ-દાર** વિ. [જુઓ 'ચોટ[૨]' + ફા. પ્રત્યય] ચોટવાળું, તાકેડું. (૨) (લા.) અસરકારક

**ચોટલા-ખત** ન. [જુઓ 'ચોટલો' + 'ખત.'] (ઊતરતા વર્ગમાં) પત્નીને ગીરો મૂકવાનો દસ્તાવેજ

**ચોટલી** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. चोट्टी, + ગુ. 'લ' (>અપ. उल्ल) સ્વાર્થે ત.પ્ર.] પુરુષના માથાના પાછલે મથાળે વધારેલા વાળ, શિખા. (૨) નાળિયેર વગેરેનો એના જેવો અણીદાર ભાગ. [૦ ઊભી થઈ જાય તેવું (રૂ.પ્ર.) ખૂબ તીખું કે ખાટું. (૨) આશ્ચર્ય ઉપજાવે તેવું. ૦ પકડવી (રૂ.પ્ર.) સકંજામાં લેવું, પકડમાં લેવું. ૦ મંતરવી (-મન્તરવી) (રૂ.પ્ર.) દાવપેચમાં લેવું. (૨) છેતરવું. ૦ લઈ લેવી (-લૈ-) (રૂ.પ્ર.) સામાવાળાને પાછો પાડવો. ૦ હાથમાં આવવી (રૂ. પ્ર.) સામાની રહસ્ય-વાત જાણી લેવી. (૨) દાવમાં સપડાવવું. ભૂતની ચોટલી (રૂ.પ્ર.) મુશ્કેલીથી મળનારી વસ્તુ કે વાત]

**ચોટલો** પું. [જુઓ 'ચોટલી., આ ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર. થી] સ્ત્રીના માથાના વધારેલા વાળનો ઝૂડો, વેણી. (૨) બેરાનાં પગરખામાંનો આગળનો મોરની ડોક જેવો ભાગ. (૩) (લા.) નારી, સ્ત્રી (તિરસ્કારમાં)

**ચોટવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. चट्टु લીન, મગ્ન] વળગવું, બાઝવું, ચીટકી પડવું. (૨) (લા.) નુકસાનમાં આવી પડવું. ભૂ કૃ.-માં કર્તરિ પ્રયોગ). **ચોટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચોટાડવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચોટાક** વિ. [જુઓ 'ચોટવું' દ્વારા.] (લા) ઘાયલ થયેલું

**ચોટાડવું ચોટાવું** જુઓ 'ચોટવું'માં. [ચૂરમાના લાડુ

**ચોટિયા લાડુ** પું., બ. વ. [જુઓ 'ચોટિયું' + 'લાડુ.']

**ચોટિયું** ન. [જુઓ 'ચોટવું' દ્વારા.] હાથમાં પૂળા લઈ શકાય તેટલું ઘાસ. (૨) ભારી બાંધવાની દોરડી. (૩) લસબસતું ચૂરમું (ઘઉંના લાડુ માટેનો છૂટો ભૂકો)

**ચોટિયો** પું. [જુઓ 'ચોટિયું.'] (લા.) રાંઢવાનો ટુકડો, જાડા દોરડાનો ટુકડો

**ચોટી** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. चोट्टिआ] ચોટલી, શિખા. (૨) ચોટલો. (૩) નાળિયેર વગેરેની ચોટલી. (૪) પક્ષીના માથા ઉપરની કલગી. (૫) પહાડ કે ડુંગરની ટોચ, શિખર. (૬) (લા.) મરણ પછીની ઉઠમણાની ક્રિયા. [૦ કરવી (રૂ. પ્ર.) ચોટલી કે ચોટલો ગૂંથવાં. ૦ હાથમાં આવવી (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'ચોટલી હાથમાં આવવી.' રોટી જાય-ચોટી ન જાય (રૂ પ્ર.) મુસ્લિમોમાં રોટલા-રોટલી બીજાને અપાય, પરંતુ દીકરી કાકાના દીકરાને જ પરણે]

**ચોટી-દાર** વિ. [જુઓ 'ચોટી' + ફા. પ્રત્યય.] ચોટલીવાળું.

(૨) (લા.) શંકુ આકારનું

**ચોટીલો** પું. મધ્ય સૌરાષ્ટ્રમાં એ નામનો ચોટીલા ગામ નજીકનો ડુંગર. (સંજ્ઞા.) [ચોરી કરવાની આદત

**ચોટ્ટાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોટ્ટું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ચોલટ્ટાઈ,

**ચોટ્ટું** વિ. [જુઓ સં. चोर + ગુ. 'ટ્ટું' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ='ચોરટ્ટું'- 'ચોલટ્ટું'– એનું ઉચ્ચારણ-લાઘવ] ચોરી કરવાની આદતવાળું, ચોલટ્ટું. (૨) (લા.) દગલબાજ

**ચોડ** (ચોડય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. चोड्डु-'ડાંખળી ફળ પાંદડાં વગેરેનું બંધન' ન.] (લા.) ચોડો, ખડકલો, વસ્તુઓનો જથ્થો. [ ઓડનું ચોડ (ઓડનું ચોડ) (રૂ. પ્ર.) નજીવી વાતને મોટું સ્વરૂપ. ૦ બાળવું (રૂ. પ્ર.) પાયમાલ થવું]

**ચોડ(-ઢ)ણું** (ચોડ(-ઢ)ણું) ન. [જુઓ 'ચોડ(-ઢ)વું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] ચોડવાનું કામ. (૨) ચોડવાનો તે તે ચાંદલો ટીલડી વગેરે પદાર્થ. (૩) અરીસો, છાપ

**ચોડવવું** સ.ક્રિ. અડધું પાકયા–રંધાયા પછી એને પલટાવી કે હલાવી વધુ પકવવું (રોટલી ચોડવવી, દાળ ચોડવવી). **ચોડવાવું** કર્મણિ., ક્રિ.

**ચોડ(-ઢ)વું** (ચોડ(-ઢ)વું) સ. ક્રિ. ચોટાડવું, ચિપકાવવું, વળગાડવું. (૨) જડવું, બેસાડવું. (૩) (લા.) સ્પર્શ થાય એમ મારવું. (૪) માનસિક અસર થાય એમ કહેવું. **ચોડા(-ઢા)વું** (ચોડા(-ઢા)વું) કર્મણિ., ક્રિ. **ચોડા(-ઢા)વવું** (ચોડા(-ઢા)વવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચોડા(-ઢા)ઈ**[૧] (ચોડા(-ઢા)ઇ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોડ(-ઢ)વું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] ચોડવાની ક્રિયા. (૨) ચોડવાનું મહેનતાણું

**ચોડાઈ**[૨] (ચોઃડાઇ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોડું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] પહોળાઈ, વિસ્તાર

**ચોડા(-ઢા)ણ**[૧] (ચોડા(-ઢા)ણ) ન. [જુઓ 'ચોડા(-ઢા)વું' + ગુ. 'અણ' કૃ પ્ર.] ચોડવામાં આવેલો પદાર્થ (વધારાનો કાગળ વગેરે) [જુઓ 'ચોડાઈ.[૨]'

**ચોડાણ**[૨] (ચોઃડાણ) ન. [જુઓ 'ચોડું' + ગુ. 'આણ' ત.પ્ર.]

**ચોડા-પાટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક રમત

**ચોડા(-ઢા)વવું, ચોડા(-ઢા)વું** (ચોડા(-ઢા)-) જુઓ 'ચોડવું'માં.

**ચોડી(-ઢી)-ફાડ** (ચોડી(-ઢી)-) વિ., પું. [જુઓ 'ચોડ(-ઢ)વું'- ગુ. 'ઈ' સં. ભૂ. કૃ. + 'ફાડવું'] (ચોડવાનું અને ફાડવાનું કામ કરતો હોઈ તિરસ્કારમાં) સુતાર [બહુ રૂઢ નથી.)

**ચોડું** (ચોઃડું) વિ. [હિં. चौडा] પહોળું, વિસ્તૃત (આ શબ્દ

**ચોડે, ૦ ધાડ** ક્રિ. વિ. છડે ચોક, જાહેર રીતે, ખુલ્લં-ખુલ્લા

**ચોડો** (ચોડો) પું. [જુઓ 'ચોડ.'] (લા.) જુઓ 'ચોડ.'

**ચોઢણું** (ચોઢણું) જુઓ 'ચોડણું.'

**ચોઢવું** (ચોઢવું) જુઓ 'ચોડવું.'

**ચોઢાઈ** (ચોઢાઇ) જુઓ 'ચોડાઈ.[૧]'

**ચોઢાવવું, ચોઢાવું** (ચોઢા-) જુઓ 'ચોડ(-ઢ)વું'માં.

**ચો-ઢાળિયું** (ચો-) ન. [જુઓ 'ચો[૧]' + 'ઢાળ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જેમાં ચાર ઢાળ (પલટા લેતી કડીઓનો તે તે સમૂહ) હોય તેવું સ્તવન. (જૈન.)

**ચોણકું** (ચોણકું) વિ. ચાગલું, ચબાવલું [બાજુ, ચોગમ

**ચો-તરફ** (ચો-) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ચો.[૧]' + 'તરફ'] ચારે

**ચો-તરફી** (ચો-) વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ચારે બાજુનું, ચારે તરફનું

**ચોતરીસ(-શ)** જુઓ 'ચોત્રીસ.'

**ચોતરીસ(-શ)-મું** જુઓ 'ચોત્રીસ-મું.'

**ચોતરીસાં(-શાં)** જુઓ 'ચોત્રીસાં.'

**ચોતરીસો(-શો)** જુઓ 'ચોત્રીસો.'

**ચોતરો** (ચોતરો) પું. [ફા. ચબ્તરહ્] જમીનની સપાટીથી ઊંચી બાંધેલી બેસણી, ચબૂતરો, મોટો ઓટલો (એકલો પણ હોય કે ઝાડના થડને ફરતે બાંધેલો પણ હોય)

**ચો-તારી** (ચો-) વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ચો-તારું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જેમાં ચાર તાર પડયા હોય તેવી ચાસણી. (૨) ચોકડીવાળા વણતરનું ચાર તારવાળું કાપડ

**ચો-તારું** (ચો-) વિ. [જુઓ 'ચો[૧]–' + 'તાર' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ચાર તાર (દોરા)વાળું. (૨) ન. ચાર તારના વણાટવાળું કાપડ. (૩) ચાર તારવાળું વાદ્ય

**ચો-તારો** (ચો-) પું. [જુઓ 'ચો-તારું.'] (ચાર તારનો) તંબૂરો

**ચો-તાલ** (ચો-) પું. [જુઓ 'ચો[૧]–' + સં.] સંગીતનો ૧૨ માત્રાનો એક તાલ. (સંગીત.) [(ગાન)

**ચો-તાલું** (ચો-) વિ. [ + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ચોતાલથી ગવાતું

**ચો-તાલો** (ચો-) પું. [ + ગુ. 'ઓ' પું., પ્ર.] જુઓ 'ચો-તાલ'

**ચોત્રીસ(-શ)** વિ. [સં. चतुस्त्रिंशत् > પ્રા. चउत्तीस., 'ત્રીસ'ના સાદૃશ્યે] ત્રીસ અને ચારની સંખ્યાનું [સંખ્યાએ પહોંચેલું

**ચોત્રીસ(-શ)-મું** વિ. [ + ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] ચોત્રીસની

**ચોત્રીસ(-શાં)** ન., બ. વ. [ + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ચોત્રીસનો ઘડિયો-પાડો [દુષ્કાળ

**ચોત્રીસો(-શો)** પું. [જુઓ 'ચોત્રીસાં.'] સં. ૧૯૩૪-માં પડેલો

**ચોથ** (ચોથ્ય) સ્ત્રી. [સં. चतुर्थी > પ્રા. चउत्थी] હિંદુ મહિનાના પખવાડિયાની ચોથી તિથિ. (૨) દેશની ઊપજનો ચોથો ભાગ લેવાતો એવી ખંડિયા રાજાએ ચૂકવવાની ખંડણી, ચોથાઈ. (૩) કહલાંના પખિયારાનો નાનો ભાગ, ચોથિયું

**ચોથ-ગરાસિયો** (ચોથ્ય-) પું. [ + જુઓ 'ગરાસિયો.'] ભાગ લેવાની શરતે ખેડૂતને ખેડવા આપી દેનાર જમીનદાર. (૨) ઉછ-રંગ અને શિખરની વચ્ચે આવેલો મંદિરના શિખરનો ભાગ

**ચોથડું,-લું** (ચોથડું,-લું) ન. [ + ગુ. 'ડું'–'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ચોથો ભાગ

**ચોથાઈ** (ચોથાઇ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોથું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ચોથો ભાગ, ચોથિયું. (૨) જુઓ 'ચોથ(૨).'

**ચોથિયું** (ચોથિયું) વિ. [જુઓ 'ચોથું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચોથે દિવસે આવતું. (૨) ન. ચોથો ભાગ. (૩) મરેલ બાળક પાછળ કરવામાં આવતું ચોથા દિવસનું કારજ. (૪) જુઓ 'ચોથ(૩).'

**ચોથિયો** (ચોથિયો) પું. [જુઓ 'ચોથિયું.'] (લા.) ચોથે ચોથે દિવસે આવતો તાવ. (૨) ગુદા-મૈથુન કરાવનારો પુરુષ

**ચોથી** (ચોથી) સ્ત્રી. [સં. चतुर्थिका > પ્રા. चउत्थिआ-] ચોથો દિવસ. (સ્વતંત્ર રીતે આ શબ્દ રૂઢ નથી, પરંતુ-) [૦ મંતરવી (-મન્તરવી) (રૂ. પ્ર.) (હિંદુ લગ્ન વિધિમાં લગ્નને ચોથે દિવસે ધ્રુવદર્શન વગેરે ક્રિયા–चतुर्थी–कर्म થઈ જાય પછી જ વર-કન્યા શારીરિક સંબંધ કરી શકતાં એ ઉપરથી) સ્ત્રીસંભોગ કરવો. (૨) સૃષ્ટિ વિરુદ્ધ મૈથુન કરવું]

**ચોથી-પૂજન** (ચૉથી-) ન. [ + સં.] (લા.) ગુદા-મૈથુન

**ચોથું** (ચૉથું) વિ. [સં. चतुर्थक-> પ્રા. चउत्थअ-] ચારની સંખ્યાએ પહોંચેલું. [૦ વ્રત (રૂ. પ્ર.) મૈથુન ન કરવાનું વ્રત. (જૈન.). -થો પાયો ન મળવો (રૂ.પ્ર.) ઢંગધડો ન હોવો]

**ચોદકણું** વિ. [જુઓ 'ચોદવું' + ગુ. 'ક' + 'અણું' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] સ્ત્રી-સંભોગ કરવાના સ્વભાવવાળું, લંપટ

**ચોદ-ઘર** ન. [જુઓ 'ચોદવું' + 'ઘર'] કૂટણખાનું, ખાંજરું

**ચોદણિયું** વિ. [જુઓ 'ચોદવું' + ગુ. 'અણ' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર. + 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'ચોદકણું.' [મૈથુન-ક્રિયા

**ચોદણું** ન. [જુઓ 'ચોદવું' + ગુ. 'અણું' કૃ.પ્ર.] સ્ત્રી-સંભોગ,

**ચોદન** ન. [સં.] પ્રેરવું એ, દોરવણી [(તર્ક.)

**ચોદના** સ્ત્રી. [સં.] વિધિરૂપ આદેશ, પ્રવૃત્તિહેતુ, વિધિવાક્ય.

**ચોદના-લક્ષણ** વિ. [સં.] જેમાં વિધિ એટલે શાસ્ત્રની આજ્ઞા હોય તેવું (ધર્મ). (મીમાંસા.)

**ચોદવું** સ. ક્રિ. [સં. चुद्-चोद्, તત્સમ. 'પ્રેરવું' અર્થ] (લા.) સ્ત્રી-સંભોગ કરવો (અત્યારે અશ્લીલતાનો ભાવ.). **ચોદાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચોદાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચો-દ(-દિ)શ** (ચૉ-) ક્રિ. વિ. [સં. चतुर्दिशम् > જૂ. ગુ. ચઉદિસિ, સા. વિ. 'ઈ' પ્ર.] ચારે દિશામાં, ચારે બાજુ, ચો-ગમ

**ચોદસિ(-શિ)યો** જુઓ 'ચૌદસિયો.'

**ચોદાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોદવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] ચોદવાની ક્રિયા. (૨) ચોદવા-ચોદાવવાનો લાગો

**ચોદાવવું, ચોદાવું** જુઓ 'ચોદવું'માં.

**ચોદાશ(-સ)** (ચોદાશ્ય,-સ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોદવું' + ગુ. 'આશ(-સ)' ત. પ્ર.] સંભોગની ઇચ્છા

**ચોદિત** વિ. [સં.] પ્રેરણા કરેલું, દોરવણી આપેલું

**ચો-દિશ** (ચૉ-) જુઓ 'ચો-દશ.'

**ચોદુ** વિ. [જુઓ 'ચોદવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] લંપટ, લબાડ. (૨) (લા.) માલ વગરનું, નમાલું. (૩) મૂર્ખ, બેવકૂફ. [૦ મદન (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'ચોદુ'. (સં. मदन=કામદેવ)]

**ચોધરા** (ચૉધરા) પું., બ. વ. [જુઓ 'ચોધરી.'] દક્ષિણ ગુજરાતની રાનીપરજ કોમ. (સંજ્ઞા.)

**ચોધરી** (ચૉધરી) પું. [હિં. चौधरी] મુઘલ જમાનાનો ગામડામાં એક સરકારી હોદ્દો ધરાવનાર અમલદાર. (૨) ગાડીવાન. (૩) આંજણા પાટીદારોની તેમ બંગાળ વગેરેમાંની એક અવટંક અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**ચોધરો** (ચૉધરો) પું. [જુઓ 'ચોધરી.'] ગામડામાંનો પોલીસ-પટેલ કે પસાયતો. (૨) જુઓ 'ચોધરા.'

**ચો-ધાર** (ચૉ-) વિ. [જુઓ 'ચો¹' + 'ધાર.'] આંખના ચારે ખૂણાઓથી ધારા નીકળતી હોય તે પ્રકારનું. [૦ આંસુએ રોવું (રૂ. પ્ર.) પોકે પોક મૂકી રોવું. (૨) ભારે નુકસાન વહોરવું] [ચાર ધારવાળું

**ચો-ધારું** (ચૉ-) વિ. [જુઓ 'ચોધાર' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.]

**ચોધારી-હાડસાંકળ** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ચોધારો** (ચૉ-) વિ., પું. [જુઓ 'ચો-ધારું.'] વજ્ર નામની વનસ્પતિની એક જાત

**ચોપ** જુઓ 'ચોબ.'

**ચોપકાવવું** સ. ક્રિ. ચોપડવું

**ચો-પખ,-ખે** (ચૉ-) ક્રિ. વિ. [સં. चतुष्पक्ष > પ્રા. चउप्पक्ख + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર. (જૂ. ગુ.)] ચારે બાજુ, ચોતરફ

**ચો-પગું** (ચૉ-) વિ. [જુઓ 'ચો¹' + 'પગ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ચાર પગોવાળું (પશુ સામાન્ય)

**ચોપચીની** જુઓ 'ચોબચીની.'

**ચો-પટ¹** (ચૉ-) વિ., ક્રિ. વિ. [સં. चतुष्पट्ट- > પ્રા. चउप्पट्ट] ચારે બાજુથી (હથિયાર ફેંકાતું હોય કે ઘા મરાતો હોય તેમ)

**ચો-પટ²** (ચોપટ્ય) જુઓ 'ચોપાટ.'

**ચો-પટી** (ચૉ-) સ્ત્રી. [સં. चतुष्पट्टिका- > પ્રા. चउप्पट्टिआ] ચાકડા નીચે રાખવાની બેસણી (ખીલાવાળી)

**ચો-પટ્ટી** (ચૉ-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચો-પટી.'] ચાર જણાથી રમાતી જુગારની એક રમત

**ચો-પડ¹** (ચૉ-) વિ. [જુઓ 'ચો¹' + 'પડ.'] ચાર પડવાળું

**ચોપડ²** ન. [જુઓ 'ચોપડવું.'] ચોપડવાની વસ્તુ. (૨) વહાણ રંગવાને બનાવેલું મિશ્રણ

**ચોપડવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. चोप्पड] ચોટે તે પ્રમાણે ખરડવું. (૨) (લા.) ગાળ દેવી. (૩) ખુશામત કરવી. **ચોપડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચોપડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચોપડા** પું., બ. વ. [જુઓ 'ચોપડાં.'] જુઓ 'ચોપડાં.'

**ચોપડા-ગાંઠ** (ચૉપડા-ગાંઠ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોપડ¹' + 'ગાંઠ.'] છાતીની ચામડીના પડમાં થતી ગાંઠ

**ચોપડા-પૂજન** (ચૉપડા) ન. [જુઓ 'ચોપડો' + સં.] દિવાળીને દિવસે કરવામાં આવતું વેપારીઓની હિસાબ-વહીઓનું પૂજન શારદા-પૂજન

**ચોપડાવવું, ચોપડાવું** જુઓ 'ચોપડવું'માં.

**ચોપડાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ચોપડું.'] શેકતી વખતે ઘી કે તેલ મૂકવામાં આવે છે તેવી પાતળી ભાખરી

**ચોપડી** (ચૉપડી) સ્ત્રી. [સં. चतुष्पुटिका- > પ્રા. चउप्पुडिआ] નાનું પુસ્તક, નાનો ગ્રંથ

**ચોપડી-ચુંબક** (ચૉપડી-ચુમ્બક) વિ. [ + સં.] (લા.) ચોપડી વાંચવાની પ્રબળ લાગણીવાળું, ચોપડીને દેખતાં જ વાંચવા વળગે તેવું

**ચોપડું¹** (ચૉપડું) ન. [જુઓ 'ચોપડી,'-આ શબ્દ સં. चतुष्पुटक > પ્રા. चउप्पुडअ-] (તુચ્છકારમાં) ચોપડી, ચોપડું

**ચોપડું²** ન. [જુઓ 'ચોપડવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] ઘી તેલ મૂકી શેકવામાં આવતી પાતળી ભાખરી

**ચોપડું³** વિ. [જુઓ 'ચોપડવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] ઘી તેલ ચોપડવામાં આવ્યું હોય તેવું, ચીકટ. (૨) (લા.) ચીકણું. (૩) ખુશામતિયું

**ચોપડો¹** (ચૉપડો) પું. [સં. चतुष्पुटक- > પ્રા. चउप्पुडअ-] હાથથી લખવામાં આવતાં હિસાબ ગ્રંથ-લેખન વગેરે માટેનો બાંધેલો મોટા આકારનો ગ્રંથ. (૨) જમીન ખોદતાં જોવામાં આવતો ભિન્ન પ્રકારનો તે તે થર. [-ડે કિંમત (-કિમ્મત) (રૂ. પ્ર.) ચોપડામાં લખેલી મૂળ પડતર કિંમત, 'બુક-વેલ્યૂ.' -ડે દેવું (રૂ. પ્ર.) ચોપડે નીકળતું કરજ]

**ચોપડો²** પું. [જુઓ 'ચોપડું.²'] જુઓ 'ચોપડું.' (૨) તમાકુનાં પાતરાંનો પડો

**ચોપણ¹** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોપવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.]

ચોપવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) યોજના, યુક્તિ, તરકીબ

**ચોપણું[૨]** ન. [જુઓ 'ચોપવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] અંગૂઠાથી કાદવમાં કાંઈ દાબવું એ. (૨) ભોંય ટીપવા માટેનું લાકડું

**ચોપદાર** જુઓ 'ચોબદાર.'

**ચોપદારી** જુઓ 'ચોબદારી.'

**ચોપન** (ચોપન) વિ. [સં. चतुष्पञ्चाशत् સ્ત્રી. > પ્રા. चउप्पन्न] પચાસ અને ચાર સંખ્યાનું

**ચોપન-મું** (ચોપન-મું) વિ. [+ ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] ચોપનની સંખ્યાએ પહોંચેલું

**ચોપન-બીટ** સ્ત્રી. સારડી સાથે છૂટા પથ્થર ખાંડી નાખવાનું પાનું

**ચોપલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એક જાતનું હથિયાર

**ચોપવું** સ. ક્રિ. [રવા.] અંગૂઠા વતી રોપું રોપવું. (૨) ટીપીને બેસાડવું. (૩) (લા.) મારવું. **ચોપાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચોપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચો-પાઈ** (ચોપાઇ) સ્ત્રી. [સં. चतुष्पादिका > પ્રા. चउप्पाइआ] ચારપાઈ, ખાટલો. (૨) પંદર માત્રાનાં ચાર ચરણોનો એક ચતુષ્કલ પ્રકારનો માત્રામેળ છંદ. (પિં.)

**ચોપાઈ-ભાટ** (ચોપાઇ-)પું. [+ જુઓ 'ભટ.'] (લા.) નજીવી કવિતા રચનાર માણસ

**ચોપા(-પ)ટ** (ચોપા(-પ)ટ્ય) સ્ત્રી. [સં. चतुष्पट्टी > પ્રા. चउप्पट्टी] સાથિયાને આકારે ચાર પટાવાળી સોગઠાંથી રમાતી એક રમત, ચોસર. (૨) સરખી સાફ કરેલી જમીન, પરસાળ

**ચોપાટ-બંધ** (ચોપાટ્ય-બન્ધ) પું. [+ સં.] ચોપાટના આકારે અક્ષર-રચના હોય તેવું એક ચિત્રકાવ્ય. (કાવ્ય.)

**ચો-પાટી** (ચો-પાટી) સ્ત્રી. [સં. चतुष्पट्टिका > પ્રા. चउप्पट्टिआ] ચારે બાજુથી ખુલ્લો હરવા-ફરવા માટેનો વિસ્તાર. (૨) મુંબઈમાં ઉપસાગરના કાંઠા ઉપરનું એક સ્થળ (એ રીતે પોરબંદર વગેરેમાં પણ). (સંજ્ઞા.)

**ચોપાડ** (ચો-પાડ્ય) સ્ત્રી. [સં. चतुष्पाटी > પ્રા. चउप्पाडी] (ચારે બાજુથી અવાય તેવી) પરસાળ

**ચો-પાનિયું** (ચો-) ન. [જુઓ 'ચો-[૧]' + 'પાનિયું.'] (મૂળમાં ચાર પાનાવાળું) સમાચાર-પત્ર, સામયિક નાનું પત્ર (૨) બે પાંચ પાનાંનું પતાકડું, 'પેમ્ફ્લેટ'. (૩) નાનકડું જાહેરનામું

**ચોપાની-વેલ** (ચોપાની-વેલ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચો + 'પાનું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય + 'વેલ' (-વેલો).] એ નામની એક ઔષધીય વેલી

**ચો-પાયો** (ચો-) પું. [સં. चतुष्पादक- > પ્રા. चउप्पायअ-] ચારપાઈ, ખાટલો. (૨) ઉપર છત્રી અને નીચે ગાદી પાથરેલું એક જાતનુ લાંબું ગાડું. (૩) ૨૮ માત્રાનાં ચતુષ્કલ ચાર ચરણોનો એક માત્રામેળ છંદ. (પિં.)

**ચોપાવવું, ચોપાવું** જુઓ 'ચોપવું'માં.

**ચો-પાસ** (ચો-) વિ. [સં. चतुष्पार्श्व > પ્રા. चउप्पस्स-; સા. વિ., પ્ર.નો લોપ] ચારે બાજુ, ચારે તરફ

**ચોપાળી** (ચો-) સ્ત્રી. [સં चतुष्पालिका > પ્રા. चउप्पालिआ] નાળા કે ખાડામાંથી પાણી ઉલેચવાની નાના રેંટ જેવી રચના

**ચો-પાળો** (ચો-પાળો) પું [સં. चतुष्पालक- > પ્રા. चउप्पालअ] (લા.) ચાર ખુલ્લી બાજુઓવાળો હિંડોળો

**ચોપી** વિ. [જુઓ 'ચોપ' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ચોપવાળું, ખંતીલું, હોંસીલું ['ચો-પગું'.'

**ચોપું** (ચોપું) ન. [+ ગુ. चतुष्पद- > પ્રા. चउप्पअ-] જુઓ

**ચો-ફાળ** (ચો-) પું [જુઓ 'ચો-[૧]' + 'ફાળ.'] ચાર ફાળ સાથે સાંધી બનાવેલો ઓઢો. [૦ **ઓઢવો** (રૂ.પ્ર.) પાયમાલ થઈ જવું. (૨) દેવાળું ફૂંકવું. ૦ **પાથરવો** (રૂ.પ્ર.) કન્યા-વિક્રય કરી પૈસા મેળવવા. ૦ **ફાડવો** (રૂ.પ્ર.) અમુક મુદત સુધી જીવવું]

**ચોફૂલિયું** (ચો-) વિ., ન. [જુઓ 'ચો-ફૂલું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ચાર ફૂલવાળી એક પ્રકારની ભાત

**ચો-ફૂલી** (ચો-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચો-ફૂલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચાર ફૂલોનો આકાર. (૨) ફૂદડી વગેરે ચિહ્ન (* × +). (૩) વચલી ચાર પાંખડીવાળું આકડાનું ફૂલ, રવૈયું

**ચો-ફૂલું** (ચો-) વિ., ન. [જુઓ 'ચો[૧],' + 'ફૂલ' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] જુઓ 'ચોફૂલિયું.' (૨) જુઓ 'ચોફૂલી.'

**ચો-ફેર** (ચો-) ક્રિ.વિ. [પ્ર. લુપ્ત છે], -રી (ચો-) ક્રિ.વિ. [+ ગુ. 'ઈ' સા. વિ., પ્ર. (જૂ. ગુ.)-પછી દીર્ઘ] ચારે બાજુ ચો-ગમ ફરતે [ચારે બાજુ ફરતે રહેલું

**ચો-ફેરું** (ચો-) ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ચો-ફેર' + ગુ 'ઉં' ત.પ્ર.]

**ચોબ(-પ)** સ્ત્રી. [ફા. ચોબ્] છડી. (૨) નગારું કે ત્રાંસું વગાડવાની ડાંડી. (૩) સળી. (૪) થાંભલો (ઘરનો કે તંબુનો). (૫) આંખનો સોજો

**ચોબકારી** સ્ત્રી. [ફા. 'ચોબ્' દ્વારા] લાકડી વતી મારવાની ક્રિયા. (૨) એક જાતનું ભરતકામ

**ચોબગલું(-ળું)** ન. [હિં. चौबगला] નાનું અંગરખા જેવું કપડું

**ચોબ(-પ)ચીની** સ્ત્રી. [ફા. ચોબ્-ચીની] એ નામની ઔષધોપયોગી એક વનસ્પતિ ['વૉકિંગ સ્ટિક'

**ચોબ-દસ્તી** સ્ત્રી. [ફા.] ફરવા જતાં રાખવાની લાકડી,

**ચોબ(-પ)-દાર** વિ.,પું. [ફા. ચોબ્દાર્] રાજદંડ હાથમાં રાખી રાજા વગેરે આગળ ચાલનો આદમી, છડીદાર

**ચોબ(-પ)દારી** સ્ત્રી. [ફા. ચોબદારી] ચોબદારનું કામ

**ચોબવું** જુઓ 'ચોબવું.' (૨) ડામ દેવો. **ચોબાવું** કર્મણિ, ક્રિ. **ચોબાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ચો-બંદી** (ચો-બન્દી) વિ. [જુઓ 'ચો-[૧]' + ફા.] ચાર પડવાળું, ચોવડું. (૨) સ્ત્રી. ચાર પડવાળી કાગળની સ્થિતિ, ચાર પડ વળ્યાં હોય તેવો કાગળ

**ચોબાજી** (ચોબાજી) પું., બ. વ. [જુઓ 'ચોબો.' + 'જી' માનાર્થે.] જુઓ 'ચોબો' (માનાર્થે).

**ચો-બાજુ(-જૂ)** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ચો-[૧]' + જુઓ 'બાજુ-(-જૂ)] ચારે ગમ, ચો-તરફ, ચો-પાસ

**ચો-બારું** (ચો-) ન. [જુઓ (ચો-[૧]' + 'બાર[૧]' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] ચાર બાજુ બારણાં હોય તેવો ઢાંકેલો ઓરડો (જેમાં નાણી પાણિયારું વગેરે જ માત્ર હોય છે.)

**ચોબાવવું, ચોબાવું** જુઓ 'ચોબવું'માં.

**ચોબિયો** પું. [જુઓ 'ચોબ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] (લા.) કસૂંબી રંગ ગળતો સુંવાળો માવો કે પીંડો

**ચોબી, -બીન** સ્ત્રી. [ફા.] જુઓ 'ચોબ.' (૨) એક થાંભલીવાળો નાનો તંબુ. (૩) (વિ.) લાકડાનું બનેલું

**ચોખીન-રાવટી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'રાવટી.'] નાની મોટી દસ થાંભલીવાળો ખાસ પ્રકારનો એક તંબુ

**ચો-બુરજી** (ચો-) વિ., પું. [જુઓ 'ચો-[1]' + 'બુરજ' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ચાર ખૂણે ચાર બુરજ હોય તેવો નાનો ગઢ, ગઢી [ડામ. (૨) છૂંદણું

**ચોખો[1]** પું. [જુઓ 'ચોખવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] ચબકો,

**ચોખો[2]** પું. [ફા. 'ચોબ્' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઢોલ વગાડવાનો દંડૂકો, દાંડી. (૨) એ દાંડીનો ઢોલની પડી ઉપર પડેલો સોળ

**ચોબો[3]** (ચોબો) પું. [સં. चातुर्विद्य ભુલાતાં થયેલા चतुर्वेदी દ્વારા > પ્રા. चउव्वेई નો વ્રજભાષાનો चौबो] મથુરા પ્રદેશની એક બ્રાહ્મણ જ્ઞાતિ અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**ચો-બોલો** (ચો-) પું. [જુઓ 'ચો-[1]' + 'બોલ' + ગુ. 'ઓ' ત.પ્ર. સ્વાર્થે] ચાર પદનો ગાઈ શકાય તેવો એક પદબંધ

**ચોભવું** અ.ક્રિ. [સં. क्षुभ्-क्षोभ् > પ્રા. छोब्भ-] ક્ષોભ પામવો, શરમાવું, લજાવું. **ચોભાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ચોભીલું** જુઓ 'છોભીલું.'

**ચોભું** જુઓ 'છોભું.'

**ચો-ભેટો** (ચો-) પું. [જુઓ 'ચો-[1]' + 'ભેટવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] ચાર રસ્તા જ્યાં એકમેકને મળતા હોય તેવું સ્થાન, ચાર હદ એકમેકને મળતી હોય તેવું સ્થાન

**ચો-મખ** (ચો-) વિ., ન. [જુઓ 'ચો-મુખ.'] જુઓ 'ચો-મુખ.'] જુઓ 'ચો-મુખ.' ['ચો-મુખી.'

**ચો-મખી** (ચો-) [જુઓ 'ચો-મુખી.'] જુઓ 'ચો-મુખ'-

**ચો-મગ** (ચો-) ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ચો-[1]' + 'મગ.[2]'] ચોગમ, ચોતરફ, ચારે બાજુ

**ચોમટિયું** (ચો-) વિ. [સં चतुर्मात्रिकक- > પ્રા. चउम्मट्टिअअ-] (લા.) ચારે છેડે પહેરેલું (ધોતિયું વગેરે)

**ચોમટો** (ચોમટો) પું. [સં चतुर्मात्रिक- > પ્રા. चउम्मट्टअ-] (લા.) ચાર ગામોની જ્યાં હદ મળતી હોય તે પથ્થર કે ઠીંઓ

**ચોમલ(-લ્લ)** (ચો-) પું [સં. चातुर्मल्ल > પ્રા. चाउम्मल्ल] ચાર મલ્લોને પહોંચી વળે તેવો મલ્લ. (૨) ન. (લા.) રમતમાં કોડી ચત્તી પડવી એ

**ચો-માઈ[1]** (ચોમાઇ-)સ્ત્રી. [સં. चतुर्मात्रिका > પ્રા.चउम्माइआ] છાપરાપાટનું મકાન ચણતાં કરાની ચડાઈ નો ભાગ હજી ન થયો હોય તેવી ફરતી સરખી ચણતર

**ચો-માઈ[2]** (ચો-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચો-[1]' +ફા. 'માહે' દ્વારા.] દર ચાર માસે કરવામાં આવતો પગારનો ચુકાદો

**ચો-માસી** (ચો-) વિ. [સં. चातुर्मासिक- > પ્રા. चाउम्मासिअ-], **-સુ** (ચો) વિ. [સં. चातुर्मास- > પ્રા. चाउम्मास + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] ચાર મહિનાને લગતું. (૨) ચોમાસાને લગતું

**ચોમાસું** (ચો-) ન. [સં. चातुर्मासक > પ્રા. चाउम्मासअ- (અર્થસંકોચથી)] વર્ષાઋતુના ચાર માસનો સમય. [-સાનો જીવ (રૂ. પ્ર. થોડું જીવનારો]

**ચો-મુખ** (ચો-) વિ. [જુઓ 'ચો-[1]' + સં.], **-ખું** વિ, [+ગુ. 'ઈ' -'ઉ' ત. પ્ર.] ચાર મોઢાંવાળું. (૨) ન. વચ્ચે પીઠિકા રાખી ચારે બાજુ એક એક મૂર્તિ રાખી હોય તેવું (મંદિર)

**ચો-મેર** (ચો-મેરય) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ચો-[1]' + 'મેર' (બાજુ) + સા. વિ. નો જ. ગુ. 'ઈ' પ્ર.] ચોતરફ, ચારે બાજુ, ચોગમ

**ચોય** (ચોય) વિ [જુઓ 'ચા-[1]' + 'ય' (પણ) (અત્યારે રૂઢ નથી.)] ચારે, ચારેય ['ચોરણી.,

**ચોયણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોરણી,'-પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] જુઓ

**ચોયણો** પું. [જુઓ 'ચોરણો'-પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] જુઓ 'ચોરણો.' [(૩) નાની નદી. (૪) વીરડો

**ચોયો** પું. [જુઓ 'ચૂવું' દ્વારા.] ટૂવો. (૨) ઝરણ, ઝરો.

**ચોર** પું. [સં.] બીજાની જાણ બહાર વસ્તુ ઉઠાવી લેનાર માણસ, તસ્કર, ઠગો. (૨) (લા.) સોંપેલા કે ફરજ તરીકે કરવાના કામનો સંકોચ કરનાર માણસ. [૦ કોટવાળને દંડે (રૂ. પ્ર.) ગુનેગાર છતાં સામાને ગળે પડે. ૦ પેસવો (-પેસવો) (રૂ. પ્ર.) ભારે રોગ લાગુ પડવો]

**ચોર-અંક** (-અઙ્ક) પું. [સં.] વેપારીના માલ ઉપર નોંધાતો પડતર કિંમતનો સંકેત-રૂપ આંકડો, ચોર-આંક

**ચોર-આગળી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'આગળી.'] બારણું વાસવાની છૂપી કળ, 'ડાયર' [આમલી

**ચોર-આમલી** સ્ત્રી.,-લો પુ. [સં.+જુઓ 'આમલી.'] ગોરખ-

**ચોર-આમળું** ન. [સં. + જુઓ 'આમળું.'] એક પ્રકારનું આમળું, ચોર-આંબળું

**ચોર-આંક** પું. [સં. + જુઓ 'આંક.'] જુઓ 'ચોર-અંક.'

**ચોર-આંબલી, લો** પું. જુઓ 'ચોર-આમલી.'

**ચોર-આંબળું** જુઓ 'ચોર-આમળું.'

**ચોર-કડી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'કડી.'] કોઈ ન જાણે તેવી ચાંપ કે કડી [હોલો-રાણો

**ચોર-કાંબડી** સ્ત્રી. એ નામની સોરઠમાં રમાતી એક રમત,

**ચોર-ખલી** સ્ત્રી. [સં.] હાથી વગેરે પશુઓને સપડાવવાનો ઘાસે છાયેલો ખાડો [કરવામાં આવતું ગુપ્ત ખાનું)

**ચોર-ખંડ** (-ખણ્ડ) પું. [સં.] ચોર-ખાનું, સંચ (પેટી કે દીવાલમાં

**ચોર-ખાડો** પું. [સં. + જુઓ 'ખાડો.'] જુઓ 'ચોર-ખલી.'

**ચોર-ખાનું** ન- [સં. + જુઓ 'ખાનું.'] જુઓ 'ચોર-ખંડ.'

**ચોર-ખિસ્સું** ન. [સં. + જુઓ ખિસ્સું.'] જુઓ 'ચોર-ખીસું.'

**ચોર-ખીલી** સ્ત્રી. [સં +જુઓ 'ખીલી.'] જુઓ 'ચોર-આગળી.'

**ચોર-ખીસું** ન. [સં. + જુઓ 'ખીસું.'], **ચોર-ગજવું** ન. [સં. + જુઓ 'ગજવું.'] કપડામાં બહારથી માલૂમ ન પડે તેવું ગુપ્ત ગજવું

**ચોર-ગલી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'ગલી.'] જાણકારો જ જાણે તેવી મહાલયોની ખાનગી શેરી. (૨) (લા.) પાયજામાનો બે જાંઘ વચ્ચેનો ભાગ [છૂટે તેવી ગાંઠ

**ચોર-ગાંઠ** (-ઠય) સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'ગાંઠ.] જાણકારથી જ

**ચોર-ગ(-ઘ)ડી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'ગ(-ઘ)ડી.'] લેનારને છેતરવા કાપડના તાકામાં વાળેલી ઘડી

**ચોર-ચખાર** પું., બ. વ. [સં. + અર્થહીન એક શબ્દ માત્ર 'ચોર' સાથે જ] ચોર વગેરે

**ચોર(-લ)ટાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોર(-લ)ટું + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ચોર-વૃત્તિ, ચોરી કરવાની આદત, ચોટ્ટાઈ

**ચોર(-લ)ટું** વિ. [સં. चोर નો ગુ. ઉચ્ચારણ-ભેદ + ગુ. 'અટું' ત. પ્ર.] ચોરી કરવાની ટેવવાળું, ચોટ્ટું

**ચોરણી** સ્ત્રી. પાયજામો, સુરવાલ (પગની પીંડીએ ચપોચપ

થાય એવા વળિયાંવાળા પાયછાવાળી), ચોયણી

**ચોરણો** પું. ઢીલા પાયછાવાળો પાયજામો, ચોયણો. [-ણામાં મૂતરી પડવું (રૂ.પ્ર.) ભય પામવું. ૦ ખંખેળવો (ખઙ્-ખેળ-વો) (રૂ. પ્ર.) ભોંઠું પડવું]

**ચોર-તાળું** ન. [સં. + જુઓ 'તાળું.'] બહાર રહી અંદરથી વસાય તેવુ તાળું, 'ડાયર'

**ચોર-દરવાજો** પું. [સં. + 'જુઓ 'દરવાજો.'] ગુપ્ત દ્વાર (રાજ-મહેલો કિલ્લાઓ વગેરેમાં હોય છે.)

**ચોર-દલાલ** પુ. [સં. + જુઓ 'દલાલ.'] ચોરીના માલની દલાલી કરનારે આડતિયો

**ચોર-દાનત** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'દાનત.'] છાની રીતે ચોરી કરવાની વૃત્તિ. (૨) (લા.) અ-પ્રામાણિકતા

**ચોર-દાંત** પું. [સં. + જુઓ 'દાંત.'] મોઢામાં દાંતની ઉપર કે નીચે ઊગતો વધારાનો દાંત

**ચોર-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] સામો માણસ ન જાણે એવી રીતે જોઈ લેવું એ. (૨) ચોર-દાનત

**ચોર-દ્વાર** ન. [સં.] જુઓ 'ચોર-દરવાજો.'

**ચોર-પગલું** ન. [સં. + જુઓ 'પગલું.'] જરા પણ અવાજ ન થાય એ રીતે મૂકવામાં આવતું પગલું—ડગલું

**ચોર-નજર** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'નજર.'] જુઓ 'ચોર-દૃષ્ટિ.'

**ચોર-પહેરો** (-પૅ:રો) પું. [સં. + જુઓ 'પહેરો.] જાસૂસી પ્રકારની દેખરેખ [પડે તેવું ફાનસ

**ચોર-ફાનસ** ન. [સં. + જુઓ 'ફાનસ.'] ત્રણ બાજુએ અંધારું

**ચોર-બજાર** પું. સ્ત્રી, ન. [સં. + જુઓ 'બજાર'] ચોરીનો માલ વેચાતો હોય તેવું બજાર (મુંબઈમાં જાણીતું છે.)

**ચોર-બત્તી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'બત્તી.'] જુઓ 'ચોર-ફાનસ.'

**ચોર-બહારવટિયા** (-બા:રવટિયા) સ્ત્રી. [સં + 'જુઓ 'બહારવટિયો.'] (લા.) એ નામની એક દેશી રમત

**ચોર-બાકું** ન. [સં + 'બાકું.'] છુપાઈ રહેવાય તેવો મકાનનો ખચકો

**ચોર-બાજરિયાં** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'બાજરિયું.](લા.) સોરઠમાં રમાતી એક જાતની રમત, ખીલા-માંકડાં. (૨) એક જાતની ગંજીફાની રમત

**ચોર-બાજી** સ્ત્રી. [સં + જુઓ 'બાજી'] ગંજીફાની એક રમત

**ચોર-બાતમી** સ્ત્રી. [સ. + જુઓ 'બાતમી.'] છૂપી ખબર

**ચોર-બાર, ૦ણું** ન. [સં. + જુઓ 'બાર-,૦ણું.'] જુઓ 'ચોર-દરવાજો.' [ગડક-બારી

**ચોર-બારી** સ્ત્રી. [સં. જુઓ 'બારી.'] નાનો ચોર-દરવાજો,

**ચોર-ભંભોટિયો** (ભમ્ભોટિયો) પું. [સં +જુઓ 'ભંભોટિયો.'] ઊંધો વાળતાં પાણી ઢોળાઈ ન જાય એ પ્રકારનો ભંભો કે ઘડો

**ચોર-મહેલ** (-મે:લ) પું. [સં + જુઓ 'મહેલ.'] જૂનાં રજવાડાંઓમાં રખાતોને રહેવાનું મહેલમાંનું કે નજીકનું મકાન

**ચોર-મંદૂરા** (-મ-દૂરા) સ્ત્રી. છોકરાંઓની એક ગામઠી રમત

**ચોર-મોઢ** પું. [સં. चोर-मुष्ट > પ્રા. चोर-मुट्ठ વિ. ચોરે ચોરેલું] ચોરીના માલ સાથે પકડાઈ ગયેલો ચોર

**ચોર-રસ્તો** પું. [સં. + જુઓ 'રસ્તો.'] જુઓ 'ચોર-ગલી.'

**ચોર-વાટ** સ્ત્રી. [સં + જુઓ + 'વાટ૩'] જુઓ 'ચોર-ગલી.'

**ચોર-વાડો** પું [સં. + જુઓ 'વાડો.'] ચોર લોકોને રહેવાનો મહોલ્લો

**ચોર-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ચોરી કરવાનો કસબ

**ચોરવું** સ. ક્રિ. [સં. चुर्-चोर् તત્સમ] બીજાંને ખબર ન પડે તેમ કોઈનું છૂપી રીતે લઈ જવું, હરી જવું. (૨) (લા.) વસ્તુ દેવામાં કે કામ કરવામાં કસર રાખવી. (૩) ગુપ્ત રાખવું. **ચોરાવું** કર્મણિ. ક્રિ. **ચોરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચોર-વ્યંજન** (-વ્યઙ્-જન) પું. [સં.] ચોરનો દંભ કરી ચોરને પકડી પાડનારો જાસૂસ

**ચોર-શાહુકાર** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'શાહુકાર.'] (લા.) ગામડામાં રમાતી એ નામની એક રમત, ચોર-સાવકાર

**ચોરસ** (ચોરસ) વિ. [સં. चतुरस्र > પ્રા. चउरस्स] ચારે બાજુ અને ચારે ખૂણા એકસરખા માપનાં હોય તેવું. (૨) લંબાઈ-પહોળાઈના ગુણાકારના માપવાળું. (૩) પું. ચારે બાજુ અને ચારે ખૂણા સરખા હોય તેવી આકૃતિ, 'સ્કૂવેર.' (ગ.) (૪) લંબાઈ અને પહોળાઈના ગુણાકારથી આવતું તલ-માપ. (ગ.)

**ચોરસાઈ** (ચોરસાઇ.) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોરસ' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ચોરસ માપ [કાપડ

**ચોરસા-પાટ** પું. [જુઓ 'ચોરસો' + 'પાટ.'] એ નામનું એક

**ચોર-સાવકાર** સ્ત્રી. [સં. + 'જુઓ 'સાવકાર.'] જુઓ 'ચોર-શાહુકાર.' [ચોરસ કરવું, ચોરસ ઘાટ આપવો

**ચોરસાવવું** (ચોરસા-) સ. ક્રિ. જુઓ 'ચોરસ.'–ના. ધા.]

**ચોરસી** (ચોરસી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોરસ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ચોરસ આકારની તકતી. (૨) નાનો ચોરસો. (૩) સુતારનું એક હથિયાર, ફરસી. (૪) ચિચોડો સાફ કરવાનું લોખંડનું એક સાધન. (૫) ચોખંડું છજું

**ચોર-સીડી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'સીડી.'] મકાનના પાછલા ભાગમાં મૂકેલી ઘરનાં માણસોને જ વાપરવાની સીડી, છૂપી કે ખાનગી સીડી

**ચોરસી-બંધ** (ચોરસી-બન્ધ) વિ. [જુઓ 'ચોરસી' + ફા. 'બન્દ્.'] ચોરસ ઘાટમાં બાંધેલું

**ચોરસું** (ચોરસું) ન. [જુઓ 'ચોરસ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] સમચોરસ ઘાટનું પથ્થરનું બેલું. [-સાંની જમીન (રૂ. પ્ર.) ફરસબંધી]

**ચોરસો** (ચોરસો) પું. [જુઓ 'ચોરસું.'] સમચોરસ માપનો ટુકડો. (૨) સમચોરસ ઘાટનો ઓઢો કે ઓઢણું

**ચોરંગી** (ચો-રઙ્ગી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચા૪' + સં. रङ्ग + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] એ નામની એક રમત, બેઠી ખોખો

**ચોરંટી** (ચોરણ્ટી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોરાટ' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચોર-પ્રકૃતિની સ્ત્રી

**ચોરાઈ** સ્ત્રી. [સં. ચોર + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] ચોરનું કાર્ય, ચોરી

**ચોરાઉ** વિ. [જુઓ 'ચોરવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] ચોરીને લગતું, ચોરિયાઉ, ચોરાયેલું

**ચોરા-ખાતું** (ચોરા-) ન. [જુઓ 'ચોરો' + 'ખાતું.'] ગામડાંમાં મહેમાનોની સરભરા માટે ગ્રામજનો પાસેથી ઉઘરાવવામાં આવતાં નાણાંનો હિસાબ

**ચોરાચોર** (-રય), -રી સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોરવું,' દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઇ' કૃ. પ્ર.] વારંવાર ચોરી કર્યા કરવી એ

**ચોરાટ, -ટિયું** વિ. [જુઓ 'ચોરવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.+'ઇયું'

ત. પ્ર.] ચોરી કરવાની વૃત્તિવાળું

**ચોરાણુંવો** (ચો-) પું [જુઓ 'ચોરાણુ' દ્વારા.] ચોરાણુનું વર્ષ (સૈકાનું). (૨) કોઈ પણ સૈકાના ચોરાણુમા વર્ષનો દુકાળ

**ચોરાણુ,-ણું** (ચોરા-) વિ. [સં. चतुर्नवति સ્ત્રી. દ્વારા] નેવુ અને ચાર સંખ્યાનું

**ચોરાણુ(-ણું)-મું** વિ. [જુઓ 'ચોરાણુ,-ણું' + ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] ચોરાણુની સંખ્યાએ પહોંચેલું

**ચોરા(-રયા)સિ(-શિ)યો** (ચો-) પું. [જુઓ 'ચોરા(-રયા)સી-(-શી) + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કોઈ પણ સૈકાના ૮૪મા વર્ષનો દુકાળ

**ચોરા(-રયા)સી(-શી)** (ચો-) વિ. [સં. चतुरशीति સ્ત્રી. > પ્રા. चउरासीइ] એંસી અને ચાર. (૨) સ્ત્રી બ્રાહ્મણોની ૮૪ જ્ઞાતિઓનો સમૂહ. [**૦ કરવી, ૦ જમાડવી** (રૂ. પ્ર.) ૮૪ જ્ઞાતિઓના એટલે કે સમસ્ત બ્રાહ્મણોને અનાજ વગેરે આપવાનું યા ભોજન આપવાનું કરવું. **૦નું ચક્કર, ૦નો ફેરો** (રૂ. પ્ર.) વારંવાર જન્મવું અને મરવું. (૨) છેડો ન આવે તેવું કામ કરવું. **૦ બંદરનો વાવટો** (-બન્દર-) (રૂ. પ્ર.) ઘણું મોટું બંદર]

**ચોરા(-રયા)સી(-શી)-મું** (ચો-) વિ. [ + ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] ચોરાસીની સંખ્યાએ પહોંચેલું

**ચોરાંક** (ચોરાઙ્ક) પું. [સં. चोर + अङ्क] જુઓ 'ચોર-અંક.'

**ચોરિત** વિ. [સં.] ચોરેલું

**ચોરિયાઉ** વિ. [જુઓ 'ચોરિયું' + ગુ. 'આઉ' ત.પ્ર.] જુઓ 'ચોરાઉ.'

**ચોરિયાટું** વિ. [જુઓ 'ચોરિયું' + ગુ. 'આટું' ત.પ્ર.] ચોરી કરવાની વૃત્તિવાળું, ચોલટું

**ચોરિયું** વિ. [સં. चोर + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ચોરીને લગતું. (૨) ચોર (તુચ્છકારમાં)

**ચોરિયો** પું. [જુઓ 'ચોરિયું.'] દરિયાઈ ચાંચિયો

**ચોરી**[૧] સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોરવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] ચોરનું કાર્ય, ચોરનો ધંધો. [**૦ ઉપર સરજોરી** (-ઉપરય-) (રૂ.પ્ર.) ગુનો કરી સામે થવું **૦ છૂપીથી, ૦ જોરીથી** (રૂ.પ્ર.) ખાનગી રીતે. **૦નું ચંડાળ** (-ચણ્ડાળ) (રૂ.પ્ર.) હક વિના લીધું નકામું. **૦નું મોં કાળું** (-મોંઃ-) ચોરીના ધનથી ઊંચે ન અવાય. **૦નું સીકે ન ચડે(-ઢે)** (રૂ.પ્ર.) ચોરીનો માલ જાહેરમાં ન મુકાય]

**ચોરી**[૨] (ચોરી) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. चउरिआ-] ચાર ખૂણે સાત વાસણોની ઉતરડ ગોઠવવામાં આવેલી હોય તેવો લગ્નમંડપ. **૦એ ચડ(-ઢ)વું** (ચોરિયે-) (રૂ.પ્ર.) વરકન્યાએ મંગળ ફેરા ફરવા. **૦ બાંધવી** (રૂ. પ્ર.) લગ્નમંડપના ચારે ખૂણે ધાતુ કે માટીનાં સાત ચડઊતર વાસણોની માંડણી કરવી. **૦માંથી દાંત કચ(૦ર)કવા** (રૂ.પ્ર.) કોઈ પણ કાર્યના આરંભમાં જ મનદુઃખ થવું. **૦માંથી રંડાપો** (-રણ્ડાપો) (રૂ. પ્ર.) વેપાર માંડતાં જ દેવાળું]

**ચોરી-ચખારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોર' + 'ચખાર' + બંને શબ્દોને ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.], **ચોરી-ચપાટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોરી[૧]' + 'ચપાટી.'] ચોરીનો ધંધો

**ચોરી-છિનાળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોરી[૧]' + 'છિનાળું.'] ચોરનો ધંધો અને વ્યભિચાર

**ચોરી-છૂપી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોરી[૧]' + 'છૂપી.'] કોઈ ન જાણે તે રીતનું દગા-ભરેલું વર્તન

**ચોરી-જારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોરી[૧]' + 'જારી.'] જુઓ 'ચોરી-છિનાળી.'

**ચોરીડો** પું. એક જાતનો મસાલો

**ચોરી-ડકાટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોરી[૧]' + 'ડકાટી.'] ચોરી અને ધાડ

**ચોરી-પ્રકરણ** ન.[જુઓ 'ચોરી[૧]' + સં.] ચોરીને લગતો મુકદ્દમો

**ચોરી-પ્રૂફ** વિ. [ + અં.] ઘાલમેલ ન થઈ શકે તેવું, 'પિલ્ફર-પ્રૂફ'

**ચોરી-ફેરો** (ચોરી) પું. [જુઓ 'ચોરી[૨]' + 'ફેરો.'] લગ્નમંડપમાં વરકન્યાનો ચોરી વચ્ચે ફરવામાં આવતો પ્રત્યેક માંગલિક ફેરો

**ચોરો** (ચોરો) પું. [દે.પ્રા. चउरअ-] ગામડાંમાં ગામના પ્રતિષ્ઠિત લોકોને એકઠા મળવાનું ગામ વચ્ચેનું જાહેર બાંધેલું સ્થાન (એમાં કેટલાક સ્થળે દેવસ્થાન પણ હોય છે.), ચબૂતરો. [**-રે ચડ(-ઢ)વું** (રૂ. પ્ર.) વગોવાવું. **-રે ચડા-(-ઢા)વવું** (રૂ.પ્ર.) જાહેરમાં વગોવણી કરવી. **-રે ને ચૌટે** (રૂ.પ્ર.) તદ્દન જાહેર રીતે]

**ચોરયાસિ(-શિ)યો** જુઓ 'ચોરાસિયો.'

**ચોરયાસી(-શી)** જુઓ 'ચોરાસી.'

**ચોરયાસી(-શી)-મું** જુઓ 'ચોરાસી-મું.' (આ ત્રણે શબ્દો 'ચોર્યા'- એમ પણ લખાય)

**ચોલકી** સ્ત્રી. વાંસની છાબડી કે ટોપલી

**ચોલટાઈ** જુઓ 'ચોરટાઈ.'

**ચોલટું** જુઓ 'ચોરટું.'

**ચોલ-પટ** ન, **-ટો** પું [સં. चौल-पट्ट + क] જૈન સાધુનું કેડ નીચેનું વસ્ત્ર. (જૈન)

**ચોલ-મોગરો** પું. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'મોગરો.' એ નામની એક તેલી વનસ્પતિ

**ચોલા-ભાત** પું. [સં. चोल + જુઓ 'ભાત.[૧]'] ચોલ દેશમાં કરવામાં આવે છે તે પ્રકારનો ભાત (જેમાં લીલા કે સૂકા ચણા સાથે મસાલો નાખવામાં આવ્યો હોય છે.)

**ચોલી**[૧] જુઓ 'ચોળી.[૧]'

**ચોલી**[૨] સ્ત્રી. પાન રાખવાની ડાલી. (૨) સોપારી નાખવાની નાની ટોપલી

**ચોલી-પંથ** (-પન્થ), **ચોલી-માર્ગ** જુઓ 'ચોળી પંથ'-'ચોળી-માર્ગ.'

**ચોલીંગા** સ્ત્રી. એક જાતની નારંગી

**ચોલું** ન. (ચોલું) એકસાથે ચાર દિવસ ઉપવાસ કરવાનું એક વ્રત. (જૈન.)

**ચોલૈયું** વિ., ન. [સં. चोल (દેશ) + ગુ. 'ઐયું' ત.પ્ર.] દક્ષિણ ભારતમાંનાં જૂના ચોલ ('કેરલ' નજીકના) દેશમાં થતું નાગરવેલનું પાન

**ચોલો**[૧] (ચોલો) પું. [જુઓ 'ચો-[૧]' -દ્વારા.] ગિલ્લી દંડાની રમતમાં દાંડિયાના છેડાથી ગિલ્લીને ચાર વખત ઊંચે ઉડાડવાની ક્રિયા

**ચોલો**[૨] પું. પગ સુધી લાંબો પહોંચે તેવો ઝભ્ભો

**ચોવટ** (ચોવટય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોવટું,' ચોવટા-ચૌટામાં બેસી થતી હોઈ] જાહેર-ચર્ચા-વિચારણા, પંચાત, ગામનો વહીવટ. [**૦ ડોળવી** (-ડોળવી) (રૂ.પ્ર.) પારકી પંચાત કરવી. **૦ વળવી** (રૂ.પ્ર.) નાશ પામવું. **૦ વાળવી** (રૂ.પ્ર.) ખરાબ કરવું]

**ચોવટ-ચુગલી** (ચોવટય-) સ્ત્રી. [+જુઓ 'ચુગલી.'] નકામી પંચાત અને ચાડી કરવાની ક્રિયા

**ચોવટિય(-યે)ણ** (ચૉવટિય(-યે)ણ્ય) [જુઓ 'ચોવટિયો' + ગુ. 'અ(-એ)ણ' ત.પ્ર.] ચોવટિયાની પત્ની. (૨) (લા.) નકામી પંચાત કરનારી સ્ત્રી

**ચોવટિયું** (ચૉ-) વિ. [જુઓ 'ચોવટ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચોવટ કરનારું. (૨) (લા.) નકામી પંચાત કરનારું. (૩) ન. પંચનો ચુકાદો

**ચોવટિયો** (ચૉ-) પું. [જુઓ 'ચોવટિયું.'] ગામની પંચાયતમાં બેસનારો સભ્ય. (૨) (લા.) વગર પૂછયે વચ્ચે બોલનારો માણસ, દોઢડાહ્યો માણસ

**ચોવટી** (ચૉવટી) સ્ત્રી. ચુકાની

**ચોવટું** ન., **-ટો** પું. (ચૉ-).[સં. चतुर्वर्त्मक- > પ્રા. चउव्वट्टअ-] જુઓ 'ચોટું.' [ચાર પડવાળું

**ચો-વડું** (ચૉ-) વિ. [જુઓ 'ચો-[૧]'+સં.°पटक- > પ્રા. °वडअ-

**ચોવલી** (ચૉવલી) સ્ત્રી. [સં. चतुर्वेल्लिका > પ્રા. चउव्वल्लिआ] એક જાતનું ચાર મોતી કે દાણાનું ઘરેણું

**ચોવાટ** (ચૉ-વાટ) સ્ત્રી. [સં. चतुर्वर्त्म- > પ્રા.चउव्वट्ट-] ચાર રસ્તા ઉપરની જગ્યા, ચકલો

**ચોવાડ** (ચૉ-વાડય) વિ. [જુઓ 'ચો-[૧]' + 'વાડ.[૨]'] ચારે બાજુ વાડ કરી હોય તેવું. (૨) ન. વાડવાળું ખેતર

**ચોવાડવું** જુઓ 'ચોવું'માં.

**ચોવાડું** (ચૉ-) વિ., ન. [જુઓ 'ચો-[૧]' 'વાડ[૨]' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ચો-વાડ.'

**ચોવાડો** (-ચૉ-) પું. [જુઓ 'ચોવાડું.'] વાડવાળો બકરાં બેટાંને ઊભાં રહેવાનો વાડો

**ચોવાવું** જુઓ 'ચોવું'માં.

**ચો-વિહાર** (ચૉ-) પું. [જુઓ 'ચો-' + સં. व्याहार] જુઓ 'ચો-વ્યાહાર.'

**ચોવીસ(-શ)** (ચૉ-) વિ. [સં. चतुर्विंशति સ્ત્રી. > પ્રા. चउव्वीस, चउवीस] વીસને ચાર સંખ્યાનું

**ચોવીસ(-શ)-મું** (ચૉ-) વિ. [+ જુઓ ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] ચોવીસની સંખ્યાએ પહોંચેલું

**ચોવીસી(-શી)** (ચૉ-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોવીસ'+ ગુ. 'ઈ' ત પ્ર.] ચોવીસનો સમૂહ. (૨) જૈન ૨૪ તીર્થંકરોના સમૂહવાળી પ્રતિમા. (જૈન.) (૩) ચોવીસ વર્ષની ઉંમર

**ચોવીસો(-શો)** (ચૉ-) પું. [જુઓ 'ચોવીસ' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] ગુજરાત–મારવાડ–મધ્યપ્રદેશની એક બ્રાહ્મણ જ્ઞાતિ અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**ચોવીસાં(-શાં)** ન., બ. વ. [જુઓ 'ચોવીસ'+ ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ચોવીસના આંકનો ઘડિયો-પાડો

**ચોવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ગ્રોચવું, ભોંકવું, ખોસવું. (૨) રોપવું. **ચોવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ચોવાડવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચો-વ્યાહાર** (ચૉ-) પું. [જુઓ 'ચો-[૧]' + સં.] સૂર્યાસ્ત પછી અન્ન પાણી સુખડી કે મુખવાસ ન લેવાનું વ્રત, ચો-વિહાર. (જૈન.) [માપ, સોળ મણનું વજન

**ચોશિ(-સિ)યું** ન. રાઈના દાણા જેટલું માપ. (૨) કળશીનું

**ચોષ** પું., **-ષણ** ન. [સં.] ચુસાવાની ક્રિયા. (૨) પદાર્થ ઉપર વાયુ કે પ્રવાહીના કણ ચુસાવાની ક્રિયા, 'એબ્સૉર્શન' (પ. વિ.)

**ચોષણ-બંબ** (-બમ્બ) પું. [સં. + 'બંબો' દ્વારા.] જળાશયમાંથી પાણી ખેંચવાનું યંત્ર [ખોરાક

**ચોષ્ય** વિ. [સં.] ચૂસવા-ચુસાવા પાત્ર. (૨) ન. ચૂસીને ખાવાનો

**ચોસ** પું. [સં. चोष > પ્રા. चोस, પ્રા. તત્સમ] જુઓ 'ચૂસ.[૨]'

**ચોસ(-સે)ઠ** (ચૉસ(-સે)ઠ્ય) વિ. [સં. चतुःषष्टि સ્ત્રી. > પ્રા. चउस्सट्ठि] સાઠ ને ચારની સંખ્યાનું

**ચોસ(-સે)ઠ-મું** (ચૉસ(-સે)ઠ્ય-મું) વિ. [+ જુઓ ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] ચોસઠની સંખ્યાએ પહોંચેલું

**ચો-સ(-સે)ર** (ચૉ-) વિ.[જુઓ 'ચો-[૧]' + 'સર (સે)ર' પંક્તિ).] ચાર સેરવાળું. (૨) (-રય) સ્ત્રી. ચાર દોરીવાળો હાર. (૩) ચાર-સેરનું ભરત. (૪) બળદની ચારની જોડ. (૫) સોગઠાંની રમતની એક ગત [જુઓ 'ચોસર(૫).'

**ચોસ(-સે)ર-બાજી** (ચૉસ(-સે)રય-) સ્ત્રી. [+જુઓ 'બાજી.']

**ચોસરિયાળ,-ળું** (ચૉ-) વિ. [જુઓ 'ચોસર' + ગુ. 'ઇયું' + 'આળ,'– 'ળું' ત. પ્ર.], **ચોસરું** (ચૉ-) વિ. [+ ગુ. 'ઉં' ત પ્ર.] જુઓ 'ચોસર.'

**ચોસલું** (ચૉસલું) ન. [સં. चतुःशैलयक- > चउरसेल्लअ-] પથ્થરનું સમચોરસ માપનું દડબું, સમચોરસ ગચિયું. (૨) (પછી) સર્વસામાન્ય દડબું, ગચિયું [પાંદડાંનો આકાર

**ચોસાર** (ચૉસાર) ન. ડાળી ઉપર ચોપાટની પેઠે આવેલાં

**ચો-સાલી** (ચૉ-સાલી) વિ. [જુઓ 'ચો-[૧]' + 'સાલ[૨]' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ચાર ચાર વર્ષે આવતું, ચતુર્વર્ષીય

**ચોસેઠ** (ચૉસેઠ્ય) જુઓ 'ચોસઠ.'

**ચોસેઠ-મું** (ચૉસેઠ્યમુ) જુઓ 'ચોસઠ-મું.'

**ચો-સેર** (ચૉ-સેરય) જુઓ 'ચો-સર.'

**ચોસેરું** (ચૉસેરું) જુઓ 'ચોસરું.'

**ચો-હદ** (ચૉ-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચો[૧]-' + 'હદ.'] ચારે દિશા, ચારે બાજુની હદ-મર્યાદા, ચતુઃસીમા

**ચો(-ચૌ)હાણ** પું. [દે. પ્રા. चाउआण; સંસ્કૃતીકરણ चाहमान] એ નામની રાજપૂતોની એક નુખ અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**ચોળ[૧]** (ચૉળ) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. चोल -મજીઠ] 'લાલચોળ' 'રાતુંચોળ' એવા માત્ર પ્રયોગ અર્વા. ગુ. માં. વિ. તરીકે

**ચોળ[૨]** (ચૉળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોળવું.'] ચોળવાની ક્રિયા. (આ શબ્દ પણ એકલો વપરાતો નથી.)

**ચોળ-પોળ** (ચૉળ્ય-પૉળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોળ,[૨]'– દ્વિર્ભાવ.], **ચોળ-વ(-વં)ચોળ** (ચૉળ્ય-વચૉળ્ય કે વઞ્ચૉળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોળ[૨],'–દ્વિર્ભાવ.] વેણાચૂંટા, ચોળંચોળ, મનની મૂંઝવણ

**ચોળવું** (ચૉળવું) સ. ક્રિ. [રવા.] મસળવું. (૨) ચૂંથવું, બગાડવું. [ચોળીને ચીકણું કરવું (ચૉળીને-) (રૂ. પ્ર.) વાતને ગૂંચવી દેવી. પેટ ચોળીને (-ચૉળીને-) (રૂ. પ્ર.) હાથે કરીને. રાખ ચોળવી (-ચૉળવી) (રૂ. પ્ર.) ભિખારી થઈ જવું] **ચોળાવું** (ચૉ-) કર્મણિ., ક્રિ. **ચોળાવવું** (ચૉ-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચોળં-ચોળ** (ચૉળમ્-ચૉળ્ય) સ્ત્રી., -ળા પું., બ. વ. [જુઓ 'ચોળ.[૨]' – દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ચોળ-પોળ.'

**ચોળા** (ચૉળા) પું.,બ. વ. [જુઓ 'ચોળો.'] રાતા ભૂખરા રંગના જરા લંબગોળ પ્રકારના કઠોળની એક જાત

**ચોળાઈ** (ચૉળાઈ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોળો' દ્વારા.] ચોળાની

શિંગ, ચોળાફળી, ચોળી. (૨) તાંદળજાની ભાજી

**ચોળાચોળ** (ચૉળાચોળ્ય), **-ળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોળ²,' – દ્વિર્ભાવ. + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ચોળ-પોળ.'

**ચોળા-ફળી** (ચોળા-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોળો' + 'ફળી.'] ચોળાની શિંગ, ચોળાઈ, ચોળી

**ચોળા-ભૂંસ(-શ)** (ચૉળા-ભૂંસ્ય,-શ્ય) વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોળવું' + 'ભૂંસવું'] (લા.) આચર-કૂચર ખાનારી સ્ત્રી

**ચોળાવવું, ચોળાવું** (ચૉળા-) જુઓ 'ચોળવું'માં.

**ચોળિયા** (ચૉળિયા) પું., બ. વ. ગળાની દીવાલનો બેઉ બાજુનો સોજો, કાકડા

**ચોળિયું¹** (ચૉળિયું) ન. [જુઓ 'ચોળ¹' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચોળાના જેવા વધુ ઘેરા રાતા રંગનું પાણકોરું

**ચોળિયું²** (ચૉળિયું) વિ. ચારસો વાંસ ઘનફૂટના માપનું

**ચોળિયું³** (ચૉ.) ન. કૂવાના થાળામાં રાસડી ઘસાતી ચાલે તે પથ્થર. (૨) પથ્થરના સિમેન્ટ કૉંક્રીટ પ્રકારનો ગારો તૈયાર કરવા વપરાતી આખીપાંખી કાંકરી

**ચોળી¹** (ચૉળી) સ્ત્રી. [સં. चोलिका > પ્રા. चोलिआ] સ્ત્રીઓનું છાતીનું બોરણાવાળું વસ્ત્ર, ચોલી, પોલકું. (૨) ઢીંચણના સાંધાની ઢાંકણી

**ચોળી²** (ચૉળી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોળો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ચોળાફળી. (૨) નાની જાતના ચોળા

**ચોળી-ખંડ** (ચોળી-ખણ્ડ) પું. [જુઓ 'ચોળી¹' + સં.] કિનારીવાળો –મોળિયાંવાળો ચોળી થાય એવડો કાપડનો કકડો

**ચોળી-પંથ** (ચોળી-પન્થ) પું. [જુઓ 'ચોળી¹' + 'પંથ.'], **ચોળી-માર્ગ** પું. [ + સં.] એક શાક્ત સંપ્રદાય, વામમાર્ગ, કાંચળિયો પંથ, ભગતનો પંથ

**ચોળી-રોટલો** (ચૉળી-) પું. [જુઓ 'ચોળવું' – હે. કૃ. + 'રોટલો.'] દૂધ કે દાળમાં ચોળી નાખેલો રોટલો

**ચોળું** (ચૉળું) વિ. [જુઓ 'ચોળવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] (લા.) ચોળી ચીકણું કરનારું – ચબાવલું, દોઢડાહ્યું

**ચોળો** (ચૉળો) પું. [સં. चवलक- > પ્રા. चउलअ] જુઓ 'ચોળા' (એક દાણો).

**ચોળો-પચોળો** (ચૉળો-પચૉળો) પું. [જુઓ 'ચોળ,¹' – દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ચોળ-પોળ.' (૨) ભય, બીક. (૩) સંભ્રમ, ભ્રાંતિ

**ચોંક** (ચોંક્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોંકવું.' 'ચોક' વૈકલ્પિક રૂપ] ચોંકવું એ, ચમકવું એ, નવાઈ પામવું એ. (૨) ધ્રાસકો. [૦ **ખાવી** (રૂ. પ્ર.) ચમકી જવું]

**ચોંકવું** (ચોંકવું) અ. ક્રિ. [સં. चमत्कृ- > પ્રા. चमक्क- > અપ. चवँक, 'ચોંકવું' વૈકલ્પિક રૂપ] ચમકવું, નવાઈ પામવું. (૨) ધ્રાસકો ખાવો. (૩) (લા.) ચેતી જવું. **ચોંકાવવું** (ચોં-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચોંગ** (ચોંગ) પું. બાજરી ઘઉં કે ચોખાને ઉકાળી એમાંથી બનાવવામાં આવતો એક જાતનો દારૂ

**ચોંગડી** (ચોંગડી) સ્ત્રી. શતરંજને મળતી એક રમત

**ચોંગો¹** (ચોંગો) પું. તેલ ભીનું કાગળ કે અન્ય પદાર્થો રાખવાનું વાંસનું કે ધાતુના પતરાનું ભૂંગળું (૨) સ્વરવાહક યંત્રનું ભૂંગળું. (૩) નાળચું, ગળણી

**ચોંગો²** (ચોંગો) પું. પક્ષીઓનો ચારો, ચણ

**ચોંચલાં** (ચોંચલાં) ન., બ. વ. [રવા.] નખરાં, ચેડાં, ચાળા. (૨) (લા.) મશ્કરી, હાંસી

**ચોંચલું** (ચોંચલું) વિ. [રવા.] ચૂંખડું. (૨) ઉછાંછળું, તોફાની

**ચોંચો** (ચોંચો) પું. [રવા.] મજાક, મશ્કરી. (૨) આનંદ, ગમ્મત. (૩) લાડ, પ્રેમ

**ચોંટ** (ચોંટ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોંટવું.'] અથડાવાની ચોટી પડે એ રીતની પ્રબળ અસર (શારીરિક તેમજ માનસિક), ચોટ

**ચોંટવું** (ચોંટવું) જુઓ 'ચોટવું.' (ભૂ. કૃ. માં કર્તરિ પ્રયોગ). **ચોંટાવું** (ચોં-) કર્મણિ., ક્રિ. **ચોંટાડવું** (ચોં-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચોંટિયાટવું** (ચોંટિયા-) સ. ક્રિ. ખૂબ ચૂંટીઓ ખણવી

**ચોંટિયો¹** (ચોંટિયો) જુઓ 'ચોટિયો.' [-**યા લાડુ** (રૂ.પ્ર.) મૂઠિયાં તાળીને કરેલા ઘઉંના લાડુ]

**ચોંટિયો²** (ચોંટિયો) પું. ચીંટલો, ચૂંટિયો

**ચોંટી** (ચોંટી) સ્ત્રી. ચીંટલી, નાનો ચૂંટિયો, ચીમટો

**ચોંડો** (ચોંડો) પું. (સ્ત્રીના માથાનો) કલગી, તોરો. (૨) અંબોડો. (૩) કમોદના છોડવાઓનો ઘેરો. (૪) કાચો કૂવો, બોરિયો

**ચોંડી** (ચોંડી) સ્ત્રી. છેતરપીંડી, દગલબાજી

**ચોંપ** (ચોંપ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ચોંપવું.'] ખંત, ઉત્સાહ, ઉમંગ, ઊલટ. (૨) દેખરેખ, સંભાળ. (૩) બારીક તપાસ. (૪) ઉતાવળ, ઝડપ

**ચોંપવું** (ચોંપવું) જુઓ 'ચોપવું.' **ચોંપાવું** (ચોંપાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ચોંપાવવું** (ચોંપાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ચોંપાવવું, ચોંપાવું** (ચોંપા-) જુઓ 'ચોંપવું'માં.

**ચૌટું** ન. [સં. चतुर्वर्त्मक- > પ્રા. चउ-अट्टअ-] ચાર કે ચારથી ઓછાવત્તા રસ્તા મળતા હોય તેવું સ્થળ, ચકલો, ચોક. (૨) (લા.) બજારવાળો મહોલ્લો

**ચૌદ** વિ. [સં. चतुर्दश > પ્રા. चउद्दस] દસ અને ચાર. [૦ **ચોકડીનું રાજ્ય** (-ચોકડી-) (રૂ. પ્ર.) લાંબો સમય ચાલે તેવું વિશાળ સુખી રાજ્ય. ૦ **ભુવન એક થવાં** (રૂ. પ્ર.) ભારે પ્રલય થવો, અકરાકેર થવો]

**ચૌદ-મું** વિ. [ + ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] ચૌદની સંખ્યાએ પહોંચેલું. [૦ **રતન** (રૂ. પ્ર.) માર, પ્રહાર]

**ચૌદસ(-શ)** (-સ્ય, -શ્ય) સ્ત્રી. [સં. चतुर्दशी > પ્રા. चउद्दसी] હિંદુ મહિનાના પખવાડિયાની ૧૪ મી તિથિ. (સંજ્ઞા.)

**ચૌદસિ(-શિ)યું** વિ. [ + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) નકામી પંચાત કરનારું, પંચાતિયું, દોઢડાહ્યું, ખટપટિયું

**ચૌદેક** વિ. [જુઓ 'ચૌદ'+ગુ. 'એક'] આશરે ચૌદની સંખ્યાનું

**ચૌદોતેરસો** વિ.[સં चतुर्दशोत्तर शत ન. > પ્રા. चउद्दसुत्तरसअ-] એકસો ચૌદ (આંકના ઘડિયામાં)

**ચૌર-કર્મ, ચૌર્ય** ન. [સં.] ચોરી

**ચૌર્ય-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ચોરી કરવાની દાનત

**ચૌલ, ૦કર્મ** ન., **૦સંસ્કાર** (-સંસ્કાર) [સં.] હિંદુઓમાં ખાસ કરી જન્મ્યા પછી એકાદ વર્ષે બાદ પુત્રોના માથાના વાળ ઉતરાવવાનો સંસ્કાર, બાળમોવાળા ઉતરાવવાની ક્રિયા, ચૂડા-કર્મ

**ચૌલુક્ય** વિ. [સં. चुलुक्क દ્વારા બનાવેલો સં. શબ્દ, હકીકતે

કોઈ દેશ્ય શબ્દનું સંસ્કૃતીકરણ] સોલંકી અને સોલંકી-વાઘેલા રાજવંશનું. (દક્ષિણના પ્રદેશોમાં 'ચાલુક્ય' વધુ વ્યાપક, એ કુળના રાજવીઓ માટે, બંને સમાન રાજવંશના શબ્દ.)
**ચૌહાણ** જુઓ 'ચોહાણ.'
**ચ્યવન**[1] પું. [સં.] ભૃગુકુલનો પ્રાગિતિહાસ-કાલનો ભરૂચના પ્રાચીનતમ પ્રદેશનો એક ઋષિ. (સંજ્ઞા.)
**ચ્યવન**[2] ન. [સં.] ખસી પડવું એ, સ્થાન-ભ્રષ્ટતા, ચ્યુતિ
**ચ્યવન-પ્રાશ** પું. [સં.] એક પૌષ્ટિક ચાટણ (આંબળાંનું). (આયુ.)
**ચ્યવવું** અ. ક્રિ. [સં. च्यु > च्यव् તત્સમ] ખસી પડવું, સ્થાન-ભ્રષ્ટ થવું. **ચ્યવાવું** ભાવે., ક્રિ
**ચ્યુત** વિ. [સં.] ખસી પડેલું, સ્થાન-ભ્રષ્ટ થયેલું
**ચ્યુતિ** સ્ત્રી. [સં.] ખસી પડવું એ, સ્થાન-ભ્રષ્ટતા, ચ્યવન. (૨) ભૂલ, ખામી, સ્ખલન



બ્રાહ્મી નાગરી ગુજરાતી

**છ**[1] પું. [સં.] ભારત-આર્ય વર્ણ-માળાનો તાલવ્ય અઘોષ સંઘર્ષી મહાપ્રાણ વ્યંજન
**છ**[2] વિ. [સં. षट् > પ્રા. छ તત્સમ] પાંચ વત્તા એકની સંખ્યાનું. [૦ કાને (રૂ. પ્ર.) (વાત) ત્રીજા માણસને કાને (ગુપ્તતા ન રહે). ૦ પાંચ કરી જવું, ૦ પાંચ ગણવા, ૦ પાંચ ગણી જવા (રૂ. પ્ર.) નાસી જવું, અગિયારા ગણવા]
**છ**[3] અ. ક્રિ. [સં. अस् (હોવું) અને आस् (બેસવું) ધાતુના વિકસિત પાલિ. अच्छति > પ્રા. अच्छइ > જૂ. ગુ. 'અછઇ' -'છઇ' > 'છે' વિકાસ. રૂપાખ્યાનો .'છું' 'છીએ(છિયે)' 'છ' 'છે' 'છો'-માત્ર વર્ત. કા.નાં જ બચ્યાં છે.] હયાતી-સૂચક વર્ત. કા., બી. પું., એ. વ. નું વૈકલ્પિક રૂપ. (૨) બધા પુરુષોમાં વર્ત. કા. ટૂંકુ રૂપ (પદ્યમાં અને બોલચાલમાં)
**છ-આંગળિયું** વિ. [જુઓ 'છ[2]' + 'આંગળી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] હથેળીની છ આંગળી હોય તેવું (મોટે ભાગે બે અગૂઠા યા બે ટચલી આંગળી હોય છે.)
**છ-એક** વિ [જુઓ 'છ[2]' + ગુ. 'એક.'] આશરે છ, છક
**છક**[1] ક્રિ. વિ. [સં. षट्क > પ્રા. छक्क] છ-ગુણ્યા (ઘડિયામાં)
**છ-ક**[2] વિ. [જુઓ 'છ[2]' + ગુ. 'ક' ત. પ્ર.] જુઓ 'છ-એક.'
**છક**[3](-ક્ક) ક્રિ. વિ. [રવા.] આશ્ચર્યચકિત, નવાઈ પામ્યું હોય એમ. [૦ કરવું, ૦ કરી દેવું (રૂ. પ્ર.) નવાઈમાં નાખવું. ૦ થઈ જવું, ૦ થવું (રૂ. પ્ર.) નવાઈ પામવું]
**છક**[4] પું. [જુઓ 'છકવું.'] છાક, તોર
**છકછકાટ** પું. [જુઓ 'છકવું.'-દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] છાક, તોર. (૨) ભભકો, ઠાઠ. (૩) ક્રિ.વિ. ઉતાવળે, ઝડપથી
**છક-છૂંદ** પું. [જુઓ 'છક[3]' + 'છૂંદવું.'] છૂંદી નાખવું એ, છૂંદો કરવાની ક્રિયા
**છક-છૂંદ્યું** વિ. [જુઓ 'છક[3]' + 'છૂંદવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] એકઠું કરી છૂંદી નાખેલું. (૨) (લા.) તોરી, છકેલું
**છક-છોળ** (-છોળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છક[3]' + 'છોળ.'] પુષ્કળતા, વિપુલતા, છાકમછોળ. (૨) તરંગ, છોળ, મોજું
**છ-કડિયો** પું. [જુઓ 'છ[2]' 'કડી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] દોઢિયો દુહો (લોકસાહિત્યમાં). (પિં.)
**છકડી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'છકડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] છ કાગળનો સમૂહ કે પડી. (૨) છ માણસ રમી શકે તેવી ગંજીફાની એક રમત. (૩) પાસાની રમતમાં છ દાણાનો દાવ. (૪) ભવાને આપવાની રકમ
**છકડી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'છકડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] એક પ્રકારની ગાડી. (૨) એક પ્રકારની પાલખી
**છકડું**[1] ન. [સં. शकटक-નો વિકાર] ગાડું
**છકડું**[2] ન. [સં. षट्क- > પ્રા. छक्क- + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] છનો સમૂહ. (૨) ચોપાટની રમતમાંનો છયે કોડી ખડી પડે તેવો એક દાવ [ચાનકી
**છકડું**[3] ન. બાજરાના લોટની હાથે થાબડી કરેલી પૂરી કે
**છકડો** પું. [જુઓ 'છકડું[1]'] એક બળદ જોડાય તેવો જરા મોટાં પૈડાંનો ગાડલો. (૨) ચારથી વધુ માણસ બેસી શકે તેવું સમરામ-ઘાટનું મોટર-વાહન [તે લોખંડનો ખીલો
**છક(-ક્ક)ન** ન. ગાડીની ઊધમાં જેની સાથે ધોંસરું બધાય છે
**છકવવું** જુઓ 'છકવું'માં.
**છકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] તોરમાં આવવું, ચગવું. (૨) નશામાં ચકચૂર થવું. (૩) મદથી બહેકી જવું. છકાવું ભાવે., ક્રિ. છક(-કા)વવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**છ-કળિયું** વિ., ન. [જુઓ 'છ[2]' + 'કળી' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] આગળ પાછળ છ નાના હુકડા સીવી બનાવેલું (અંગરખું)
**છકાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છક[1]' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] છ દિવસના ઉપવાસનું વ્રત. (જૈન.) [મદમસ્તી. (૩) ભરપૂરપણું
**છકાછક** (-ક્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છકવું,'-દ્વિર્ભાવ.] તોર. (૨)
**છ-કાનું** વિ. [જુઓ 'છ[2]' + 'કાન' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] છ કાને પહોંચેલું, જાહેર થઈ ગયેલું
**છ-કાય** પું. [જુઓ 'છ[2]' + સં.] પૃથ્વી-કાય અપ્કાય તેજ-કાય વાયુ-કાય વનસ્પતિ-કાય અને ત્રસ-કાય એવો જીવોનો છ પ્રકારનો સમુદાય. (જૈન.)
**છ-કાર** પું. [સં.] 'છ' વર્ણ કે અક્ષર. (૨) 'છ' વર્ણનો ઉચ્ચાર
**છકારાંત** (છકારાન્ત) વિ. [+ સં. अन्त] જેને છેડે 'છ' વર્ણ હોય તેવું. (વ્યા.)
**છકાવવું, છકાવું** જુઓ 'છકવું'માં. [બળદ જોડેલું ગાડું
**છકિયું** વિ., ન. [જુઓ 'છક[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] છ
**છ-કુર** પું. જુઓ 'છ[2]' દ્વારા.] જમીનદારને એના તાબાની ખેતીમાંથી ખેડૂત પાસેથી છઠ્ઠા ભાગનો પાક મળે એવી પદ્ધતિ
**છકેલ** વિ. [જુઓ 'છકવું' + ગુ. 'એલ' બી. ભૂ. કૃ.] છકી ગયેલું

**છ-કોટિ** વિ. [જુઓ 'છ[૨]' + સં.] ત્રણ જોગ અને બે કરણથી વ્રત-પચ્ચખાણ કરનારું. (જૈન.) [જુઓ 'છ-ખૂણિયું.'
**છ-કોણિયું** વિ. [જુઓ 'છ[૨]' + સં. कोण + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.]
**છક્ક** જુઓ 'છક.[૩]'
**છક્કડ[૧]** સ્ત્રી. [રવા.] હાથનો ધબ્બો. (૨) (લા.) ભૂલથાપ. [૦ ખવરાવવી (રૂ. પ્ર.) છેતરવું, થાપ આપવી. ૦ ખાવી (રૂ. પ્ર.) છેતરાવું, થાપ ખાવી. ૦ મારવી, ૦ લગાવવી (રૂ. પ્ર.) નુકસાનમાં ઉતારવું] [માણસ, છક્કડિયો
**છક્કડ[૨]** વિ., પું. [જુઓ ['છ[૨]' દ્વારા] છ આંગળીવાળો
**છક્કડ-ભેદ** પું. [જુઓ 'છક્કડ[૧]' + સં.] દગલબાજી, દગો
**છક્કડિયો** વિ., પું. [જુઓ 'છક્કડ[૨]' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'છક્કડ.[૨]'
**છક્કન** જુઓ 'છકન.'
**છક્કલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. સોગઠાબાજીની એક રીત
**છક્કા-છાલુ** પું. [જુઓ 'છક્કો' દ્વારા.] ગિલ્લીદાંડાની રમતમાં છટ્ઠે ટપ્પે બોલાતો શબ્દ
**છક્કાયો** પું. [સં. षट्क > પ્રા. छक्क દ્વારા.] જુગારમાંની એક રમતમાં બંને પાસા ફેંકતાં એક ખાલી અને બીજામાં છ દાણા પડતાં થતો દાવ [લુચ્ચું, ખેપાની. (૨) ધુતારું
**છક્કે-બાજ** વિ. [સં. षट्क- > પ્રા. छक्क + ફા. પ્રત્યય.] (લા.)
**છક્કો** પું. [સં. षट्कक- > પ્રા. छक्कअ-, સંયુક્ત વ્યંજન-દશા ટકી રહી છે.] પાસાની રમતમાં છ દાણાવાળો પાસો. (૨) ગંજીફાની રમતમાંનો છ દાણાવાળો પાસો. (૩) ક્રિકેટની રમતમાં ઓવર-બાઉન્ડ્રી મારતાં લગાવેલો ફટકો. (૪) (લા.) હીજડો. [-ક્કા છૂટી જવા (રૂ. પ્ર.) નરમ પડી જવું, ઢીલા થઈ જવું. (૨) નાઉમેદ થઈ જવું, હારી જવું. ૦ ખવરાવવો (રૂ. પ્ર.) ભૂલ ખવરાવવી, ભુલાવવું]
**છક્કો-પંજો** (-પઞ્જો) [જુઓ 'છક્કો' + 'પંજો.'] (લા.) જુગાર (પાસા કે ગંજીફાનો). [છક્કા-પંજા ભૂલી જવા (-પઞ્જા-) (રૂ.પ્ર.) જુઓ 'છક્કા છૂટી જવા.' છક્કે-પંજે (-પઞ્જે) (રૂ.પ્ર.) ઉડાઉ રીતે. ૦ કરવો, ૦ ખેલવો,૦ રમવો (રૂ. પ્ર.) જુગાર રમવો. (૨) દગો કરવો]
**છ-ખૂણુ** વિ. [જુઓ 'છ[૨]' + 'ખૂણ.'], **-ણિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] છ ખૂણાઓવાળું, ષટ્કોણ, છ-ખૂણિયું
**છગ-છગડો** પું. [રવા.] મનનો તનમનાટ
**છગછગાટ** પું. [રવા.] 'છગ છગ' એવો યાંત્રિક અવાજ. (૨) (લા.) આછકલાઈ
**છગ-ડગ** (છગ્ય-ડગ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડગવું,'-દ્વિર્ભાવ.] ફચુપચુ-પણું, અસ્થિરતા (મનની). (૨) વિ. ડગમગુ, ઢીલું. (૨) અસ્થિર ચિત્તનું
**છગડગ-તા** સ્ત્રી. [+ સં.] જુઓ 'છગ-ડગ(૧).'
**છગડું** ન. ઘરમાંની ઘાસ કચરો વગેરે નકામી ચીજ-વસ્તુ. (૨) વણકરના કાળકા ઉપર કાકડો પૂરો થઈ જતાં રહી જતું થોડા દોરાનું ગૂંચળું
**છગડો** પું. [જુઓ 'છ[૨]' દ્વારા.] ૬ ના આંકનો સંકેત-'૬'
**છ-ગણું** (-ણ્યું) વિ. [સં. षड्गुणित- > પ્રા. छग्गुणिअ-] છએ ગુણવાથી થાય તેટલું (સંખ્યામાં કદમાં માપમાં વગેરે)
**છગદું** ન. ગંદવાડ
**છગન** પું. [સં. षड्गुण > પ્રા. छग्गुण > વ્રજ. 'છગન'] પુરુષનું ગુ. એક નામ. (૨) (લા.) પ્રિય બાળક
**છગાર** (-રય) સ્ત્રી. ઝાડની ઊંચામાં ઊંચી ડાળનું ટોચકું
**છગાલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. વડવાઈ
**છગુની** સ્ત્રી. ટચલી આંગળી
**છગોલી** ન. જુઓ 'છગાર.' [પાનું, છક્કો
**છગ્ગો** પું. [જુઓ 'છ[૨]' દ્વારા.] ગંજીફાનું છ દાણાવાળું
**છચણવું** જુઓ 'છછણવું.'
**છ-ચોક** (-ચોક) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'છ[૩]'નું 'છે' (છતું કે સ્થિતિ હોવી) + 'ચોક[૧]'] (લા.) છડે ચોક, જાહેર રીતે, સૌને જાણ થાય એમ [પડી ગઈ હોય તેવો માણસ
**છ-ચોર** પું. [મરા. 'બદકેલવાળું'] જેની 'ચોર' એવી છાપ
**છચોરું** વિ. [અસ્પષ્ટ + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] (લા.) છોકરમતિયું. (૨) દેખાવ કરનારું, ઢોળી [બાસર જમીન
**છછઈ** (છછે) સ્ત્રી. સમુદ્રકાંઠાની વાવેતર થાય તેવી જમીન,
**છછકડું** (-લું) વિ. [રવા.] દેખાવ કરનારું, ડોળી, આછકલું [ડોળ. (૨) ભીલટ, ઉમંગ, ઉત્સાહ
**છછકડો** પું. [રવા.] કામ કરવાનો દેખાવ, કામ કરવાનો
**છછકલું** જુઓ 'છછકડું.'
**છછકાટ** પું. [રવા.] જુઓ 'છણછણાટ.'
**છ(૦ણ)છણવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'છણ છણ' એવો અવાજ કરવો. (૨) (પાણી) ઊકળવું. (૩) (લા.) મિજાજ કરવો, રીસથી તોરમાં બોલવું. (૪) રોષમાં ગણગણવું [ક્રિયા
**છ(૦ણ)છણાટ** પું. [+ ગુ 'આટ' કૃ. પ્ર.] છણછણવાની
**છછરું** વિ. જુઓ 'છીછરું.' (૨) ઉપરછલું
**છછલાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છીછલું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] છછીલાપણું, આછકલાઈ, (સ્વભાવનું) છીછરાપણું
**છછીલું** વિ. (સ્વભાવનું) છીછરું, આછકલું
**છછું(-છૂં)દર** (-રય) સ્ત્રી. [સં. छुच्छुन्दरी > પ્રા. छच्छुंदरी], **-રી** સ્ત્રી. °रिका > પ્રા. [સં. °रिआ] ઉંદરના પ્રકારનું રાતે ફરનારું ચૂંચૂં કર્યા કરતું પ્રાણી (એ આંધળી કહેવાય છે). (૨) (લા.) એક જાતનું દારૂખાનું. (૩) ઘુસણિયા સ્વભાવની સ્ત્રી. [૦ જેવું (રૂ. પ્ર.) અડપલાં કરનારું. ૦નાં છયે સરખાં (રૂ. પ્ર.) (હીનતામાં) બધાંય સરખાં]
**છછું(-છૂં)દરું** ન. [+ ગુ. 'ઉ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'છછુંદર.' [૦ છોડવું (રૂ. પ્ર.) કજિયો કરાવવો. ૦ ગળવું, ૦ પકડવું (રૂ. પ્ર.) ફસાઈ પડવું]
**છછૂકલું** વિ. ઉતાવળા સ્વભાવનું. (૨) ઉછાછળું
**છછૂંદર** (-રય), **-રી** જુઓ 'છછુંદર.'
**છછૂંદરું** જુઓ 'છછુંદરું.' [છછેકાપણું
**છછેકાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છછેકું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.]
**છછેકું** વિ. [રવા.] ચપળ, ચંચલ, તરવરિયું. (૨) સ્વચ્છતા વાળું, સુઘડતાવાળું [છછેડાપણું
**છછેડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છછેડું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.]
**છછેડું** વિ. [રવ.] વરણાગિયું, ટાપટીપિયું
**છછોરાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છછોરું + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.], **છછોરી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] છછોરાપણું
**છછોરું** વિ. [રવા.] ઉછાંછળા સ્વભાવનું. (૨) બાળક બુદ્ધિનું.

(૩) આછકલું

**છછો-વછો** પું. [રવા.] ટાપટીપ, વરણાગિયાપણું

**છછ્છો** પું. 'છ' વર્ણ કે અક્ષર, છ-કાર

**છજાવટી** સ્ત્રી. [સં. छाद्यक-पट्टिका > પ્રા. छज्जअ-वट्टिआ] છજા ઉપરનું વાછટિયું. (૨) છજા કે ઝરૂખાનો કઠેડો

**છજાવવું, છજાવું** જુઓ 'છાજવું'માં.

**છજું** ન. [સં. छाद्यक- > પ્રા. छज्जअ-] છાપરાની બહાર નીકળતી બાજુ. (૨) નાનો ઝરૂખો, 'ગૅલેરી'

**છટ્, -ટ** કે. પ્ર. [રવા.] ધૂત્કાર બતાવનારો ઉદ્ગાર

**છટક-કળ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છટકવું' + 'કળ.'] છટકી શકે તેવી કળની યોજના, 'ટ્રિપિંગ ડિવાઇસ'

**છટક-છિનાળ** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'છટકવું' + 'છિનાળ.'] સ્વચ્છંદે વ્યભિચાર કરનારી સ્ત્રી

**છટકણું** વિ. [જુઓ 'છટકવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] છટકી જાય તેવું

**છટક-બારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છટકવું' + 'બારી.'] નાસી છૂટવાનું નાનું બારણું. (૨) (લા.) ગૂંચમાંથી ઉકેલ કાઢવાનો ઉપાય

**છટકવું** અ.ક્રિ. [રવા.] કોઈ પણ પ્રકારની પકડમાંથી ઝડપથી સરકી જવું-છૂટી જવું, વછૂટવું. (૩) નિશાન ચૂકવું. (૪) (લા.) બહેકી જવું. (૫) નાસી જવું, સટકવું. **છટકાવું** ભાવે., ક્રિ. **છટકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ

**છટકા-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [જુઓ 'છટકું' + સં.] કસરતના આઠ દંડોમાંનો એક દંડ, છડકા-દંડ. (વ્યાયામ.)

**છટકા-બેઠક** સ્ત્રી. [જુઓ 'છટકું' + 'બેઠક.'] કસરતની છ બેઠકોમાંની એક બેઠક. (વ્યાયામ.)

**છટકારવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'છટ્,-ટ' દ્વારા.] 'છટ્' એમ કહી ધૂત્કારવું

**છટકાવવું, છટકાવું** જુઓ 'છટકવું'માં.

**છટકિયું** ન. [જુઓ 'છટકવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] પેચ, ફાંસો, દાવ, ઝપટ. (૨) ફટાપડી પાડી દેવાથી બારી-બારણાં બંધ થઈ જાય એવી કરામત. (૩) ઉંદર વગેરે પકડવાનું પાંજરું. (૪) (લા.) પ્રપંચ, કાવતરું, છટકું

**છટકું** ન. [જુઓ 'છટકવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] છટકવાનું કાર્ય. (૨) (લા.) લાલચ, ફસામણી. (૩) પ્રપંચ, કાવતરું. [**૦ કરવું, ૦ ગોઠવવું, ૦ માંડવું, ૦ યોજવું** (રૂ. પ્ર.) પકડવા માટે યુક્તિ કરવી]

**છટકેલ** વિ. [જુઓ 'છટકવું' + ગુ. 'એલ.' ભૂ. કૃ.] (લા.) વંઠી ગયેલું, વ્યભિચારી

**છટકો** પું. [જુઓ 'છટકું.'] (લા.) ફાંસલો, જાળ, દાવપેચ

**છટપટાવવું** જુઓ 'છટપટાવું.'

**છટપટાવું** અ. ક્રિ. બંધન કે પીડાને લીધે હાથપગ પછાડવા, તરફડવું. **છટપટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**છટપટાટ** પું. [જુઓ 'છટપટાવું' ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.], **છટપટી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] છટપટાવું એ

**છટણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છાંટવું' + ગુ. અણી' કૃ. પ્ર. 'છાંટણી'નો વિકાસ.] (લા.) નોકરોને ઓછા કરવાની ક્રિયા, કાપકૂપ, 'રિટ્રેન્ચમેન્ટ'. (૨) બિલમાંથી રકમની કપાત

**છટા** સ્ત્રી. [સં.] પ્રભાવશાળી ઢબછબ, ખૂબીદાર મરોડ. (૨( (લા.) અસર કરે તેવી બોલવાની ચાતુરી, વાક્ચાતુરી (૩) શોભા, સૌંદર્ય, કાંતિ, તેજ

**છટાકો** પું. [રવા.] (લા.) ટોપરાનું ખમણ નાખી બનાવવામાં આવતું તમતમતું શાયતું

**છટાછટ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'છટ છટ' એવો અવાજ થાય એમ

**છટા-દાર** વિ. [સં. छटा + ફા. પ્રત્યય.] છટાવાળું

**છટારું** વિ. ગંદું, મેલું, ગંધાતું

**છટારો** પું. એ નામનો એક છોડ

**છ-ટાંક** પું. [જુઓ 'છ[૨]' + સં. टङ्क] છટંકાના માપનું વજનિયું, કાચા જૂના શેરના સોળમા ભાગનું તોલું. (૨) વિ. એટલા વજનનું

**છટિયું** ન. ઝરડું, જાળું. (૨) ખજૂરીનું પાન

**છટીણિયું** વિ. [રવા.] ગપાટા મારનારું

**છટેલ** જુઓ 'છટકેલ.'

**છટેલાઈ** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] છટેલપણું

**છટો** પું. કડછો. (વહાણ.)

**છટ્ઠી(-ઠ્ઠી)** સ્ત્રી. [સં. षष्ठिका > પ્રા. छट्ठिआ] બાળકના જન્મ પછીનો છઠ્ઠો દિવસ. (૨) એ દિવસની ધાર્મિક ક્રિયા. [**૦ના લેખ** (રૂ. (રૂ. પ્ર.) પ્રારબ્ધ-યોગ. **૦નું ઊખડેલ** (રૂ.પ્ર.) નાનપણથી તોફાની. **૦નું ધાવણ ઓકાવવું (કે કાઢી ના-(-નાં)ખવું)** (રૂ. પ્ર.) સખત માર મારવો. **૦ માંડવી** (રૂ. પ્ર.) છઠ્ઠીના દિવસે પાટલો માંડી એના ઉપર કલમ કાગળ શાહી વગેરે મૂકીને એ ધાર્મિક ક્રિયા કરવી]

**છટ્ઠું(-ઠ્ઠું)** વિ. [સં. षष्ठक- > પ્રા. छट्ठअ-] છની સંખ્યાએ પહોંચેલું. [**-ટ્ઠો(-ઠ્ઠો) ખૂણો** (રૂ. પ્ર.) ઘણે જ દૂરની જગ્યા. **-ટ્ઠો(-ઠ્ઠો) હાથ** (રૂ. પ્ર.) કસરતમાં નિયમના છ માંહેનો એક પ્રકાર]

**છઠ** (-ઠ્ય) સ્ત્રી. [સં. षष्ठी > પ્રા. छट्ठी] હિંદુ મહિનાના પખવાડિયાની છઠ્ઠી તિથિ. (૨) એક-સાથે છ ટંક ખાવાનું વ્રત. (જૈન.)

**છઠિયાત** પું. [જુઓ 'છઠ' દ્વારા.] છઠનું વ્રત કરનારો માણસ. (જૈન.) (૨) છઠના વ્રતને અંતે અપાતું ભોજન. (જૈન.)

**છઠિયાતી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] છઠના વ્રતવાળી સ્ત્રી

**છઠિયું** ન. [જુઓ 'છઠ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જન્મ પછી છઠ્ઠીનો દિવસ. (૨) બાળક જન્મ્યા પછી હિંદુઓમાં છઠ્ઠી કરવાની ક્રિયા. (૩) છઠ્ઠીને દિવસે બાળકને ઓઢાડવામાં આવતું લૂગડું

**છઠ્ઠી** જુઓ 'છટ્ઠી'

**છઠ્ઠું** જુઓ 'છટ્ઠું.'

**છડ[૧]** પું. બરુનો છોડ. (૨) વાંસ. (૩) જટામાંસી. (૧) ભાલાનો હાથો (ગુ. માં 'લાંબું છડ' એવો એક પ્રયોગ જાણીતો છે: ખૂબ લાંબું.]

**છડ[૨]** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છડવું.'] છડવાની ક્રિયા, છડવું એ

**છડ[૩]** (-ડ્ય) સ્ત્રી. જિદ્દ, હઠ, જક

**છડકવું** સ. ક્રિ. [હિં. छडकना] છાંટવું, છંટકોરવું. **છડકાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **છડકારવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**છડકા-દંડ** (-દણ્ડ) જુઓ 'છટકા-દંડ.'

**છડછડાટ** પું. [રવા. 'છડ છડ' + ગુ. 'આટ' ત. પ્ર.] 'છડ છડ' એવો અવાજ

**છડદું** ન. ફડદું, ફાડિયું
**છડપા-દંડ** (-દણ્ડ) પું. છટકા-દંડથી થોડા ફેરફારવાળો દંડનો એક પ્રકાર. (વ્યાયામ.) [મિજાજી
**છડ-વીંગલું** વિ. કારણ વિના ઝઘડો કરનારું. (૨) તોરી,
**છડવું** સ. ક્રિ. [સં. શટ્->પ્રા. સડ- 'છૂટું પાડવું' દ્વારા] અનાજના દાણાનાં છોતરાં જુદાં પાડવાં. (૨) (લા.) માર મારવો. (૩) બળજબરીથી કઢાવી લેવું. **છડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **છડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**છડા**[1] પું., બ. વ. માંગલિક પ્રસંગે દેવામાં આવતા કંકુના થાપા [સાંકળાં
**છડા**[2] પું., બ. વ. [જુઓ 'છડો.[2]'] સ્ત્રીઓના પગનાં
**છડા-ગોટો** પું. એક જાતનો અમદાવાદી કિનખાબ
**છડાછડ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'છડ છડ' અવાજ સાથે તમાચો મારતા હોય એમ, તડાતડ
**છડાણ** ન. [જુઓ 'છડાવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] દાણા છડતાં નીકળેલું કસ્તર ફોતરી વગેરે, કુશકી
**છડામણ** ન. [જુઓ 'છડવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] છડાવવું એ. (૨) છડતાં નીકળેલો ભૂકો વગેરે. (૩) છડાવવાનું મહેનતાણું
**છડામણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છડવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'છડામણ(૧)(૩).'
**છડાવવું, છડાવું** જુઓ 'છડવું'માં.
**છડા-હાર** પું. [જુઓ 'છડો[1]' + સં.] છડાના પ્રકારની કંઠમાં પહેરવાની માળા [છડેછડું
**છડિયાત** વિ. [જુઓ 'છડું' દ્વારા.] છોકરાં -છૈયાં વિનાનું,
**છડિયાલ** પું. એક જાતનો ભાલો કે બરછી
**છડિયાળ** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'છડવું'—ભૂ. કૃ., સ્ત્રી. 'છડી' (છડેલી) + 'દાળ'નું લઘુરૂપ.] કઠોળની ફોતરાં વિનાની દાળ
**છડિયું** વિ. [જુઓ 'છડું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] એકલ-લકડિયું, એકલું. (૨) રેલગાડી વહાણ વગેરેમાંનું મુસાફર, ચડિયું, ઉતારુ
**છડિયો** પું. [જુઓ 'છડી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] છડીદાર, ચોબદાર. (૨) દરવાન
**છડી** સ્ત્રી. ઝાડનો ખૂબ પાતળો કરચો, કાંબ. (૨) ખોભરા-વાળી રાજશાહી લાકડી, રાજદંડ. (૩) ફૂલ બાંધેલી દાંડી, પુષ્પ-ગુચ્છો. (૪) અંગૂઠો અને ટચલી આંગળીની મદદથી કરવામાં આવેલી દોરાની આટલી
**છડી-દાર** વિ., પું. [+ફા. પ્રત્યય.], **છડી-ધર** વિ., પું. [+સં.] છડી ધારણ કરનાર, રાજદંડ ધારણ કરનાર (સેવક)
**છડી દાળ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છડું' + દાળ.'] જુઓ 'છડિયાળ.'
**છડી-બૂટી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'બૂટી.'] છડી અને બૂટીનું ભરત કરેલું ભરતકામ
**છડી-માર** પું. દક્ષિણ ગુજરાતનો શ્રાવણ વદિ નોમનો પીરનો એક ઉરસ [જિદ્દી
**છડીલું** વિ. [જુઓ 'છડ[3]' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] છડે ભરાયેલું,
**છડીલો** પું. શેવાળની એક જાત, લીલ ['છડી-દાર.'
**છડીવાન** વિ., પું. [જુઓ 'છડી' + સં. °વાન્] જુઓ
**છડી-સવારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છડું' (એકલું) + 'સવારી.'] સાથે કે રસાલા વિના રાજા વગેરેનું વચ્ચે મુકામ કર્યા વિના સીધાં નીકળી પડવું એ
**છડું, ૦છવાયું** વિ., એકલું, પંડોપંડ. (૨) જેને છૈયાં છોકરાં ન હોય તેવું. (૩) કુંવારું, વગર પરણેલું
**છડૂકિયો** પું. છોકરાંને રમવાનો ચિચોડો કે નાનો ચક-ડોળ
**છડે ચોક** (-ચૌક) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'છ-ચોક.'] ચોકમાં એકલું ખીલું હોય તે રીતે, છચોક, જાહેર રીતે
**છડે-છટાંક** ક્રિ. વિ. એકલું-અટૂલું, પંડેપંડ
**છડેલ** વિ. [જુઓ 'છડવું' + ગુ. 'એલું' દ્વિ. ભૂ. કૃ.] (લા.) તોરી સ્વભાવનું
**છડો**[1] પું. [સં. છટા>પ્રા. છડા સ્ત્રી., પરંપરા] (લા.) એકમેકમાં કડીઓ જોડાયેલી હોય છે તેવી સાંકળી (કંઠનું ઘરેણું), અછોડો, 'ચેઇન.' (૨) ખીસાની ઘડિયાળની સાંકળી. (૩) પગનું સાંકળું
**છડો**[2] પું. હળનો ઉપરનો જ્યાં હાથ રાખવામાં આવે છે તે છેડો. (૨) હથિયારના હાથાઓની ઉપર બેસાડેલા કુંડલી. (૩) સિંહ વગેરે પ્રાણીઓનો પંજો
**છણક** (-કચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'છણકવું.'] જુઓ 'છણકો.'
**છણક-છ(-ભ)ણક** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'છણકવું,'–દ્વિર્ભાવ.] છણકા કરતું હોય એમ
**છણક-છોયું** ન. [જુઓ 'છણક' દ્વારા.] જુઓ 'છણકો.'
**છણક-પાટુ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છણક' + 'પાટુ.'] છણકો કરી લાત મારવી એ. (૨) (લા.) આનાકાની, જિદ
**છણક-ભણક** જુઓ 'છણક-છણક.'
**છણકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ગુસ્સામાં અવાજ સાથે તરછોડવું. (૨) કોઈ પણ પ્રકારની અરુચિ કે આશંકાને લીધે અવાજ સાથે ભડકવું, (૩) (અનાજ વગેરે) ઝાટકવું. **છણકાવું** ભાવે., ક્રિ. **છણકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**છણકા-ખોર** વિ. [જુઓ 'છણકો' + ફા. પ્રત્યય.] છણકા કરવાની ટેવવાળું. (૨) (લા.) મિજાજી
**છણકાખોરી** સ્ત્રી. [+ફા.] છણકા કરવાની ટેવ. (૨) (લા.) મિજાજ ગુમાવવાપણું ['છણકો.'
**છણકાટ** પું. [જુઓ 'છણકવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] જુઓ
**છણકારવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'છણકાર', ના.ધા.] જુઓ 'છણકવું.'
**છણકારો** પું. [જુઓ 'છણકવું' + ગુ. 'આરો' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'છણકો.'
**છણકાવવું, છણકાવું** જુઓ 'છણકવું'માં.
**છણકો** પું. [જુઓ 'છણકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ગુસ્સામાં અવાજ સાથેનો તરછોડાટ. (૨) કોઈ પણ પ્રકારની અરુચિ કે આશંકાને લીધે અવાજ સાથે ભડકાટ. (૩) (લા.) મિજાજ [પ્રબળ તરછોડાટ
**છણકો-ભણકો** પું. [+ રવા.] છણકો કરી કરવામાં આવતો
**છણ છણ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'છણ છણ' એવા અવાજથી
**છણછણવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'છણ છણ' એવો અવાજ કરવો. (૨) છણકો કરવો. (૩) (લા.) ગુસ્સે થવું, મિજાજ કરવો. **છણછણાવું** ભાવે., ક્રિ. **છણછણાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**છણછણાટ** પું. [જુઓ 'છણછણવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] છણછણવું એ

છણુણ, ૦ણ ક્રિ. વિ. [રવા.] 'છણણ' એવા અવાજથી

છણુણી સ્ત્રી. [જુઓ 'છણવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] છણવું એ. (૨) છણવાનું સાધન, ખમણી

છણ(-ણા)વટ (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છણવું' + ગુ. 'અ(-આ)-વટ' કૃ. પ્ર.] જુઓ છણાછણી.'

છણવું સ. ક્રિ. [સં. छिनत्ति > પ્રા. छिणइ દ્વારા.] છણણી-ખમણી દ્વારા છોલવું, ખમણવું. (૨) કપડામાં નાખી ચાળવું (કેરીનો રસ કાઢવાની રીતે). (૩) મુદ્દાવાર ચર્ચા કરવી. છણાવું[૧] કર્મણિ., ક્રિ. છણાવવું[૧] પ્રે., સ. ક્રિ.

છણાછણી સ્ત્રી. [જુઓ 'છણવું.'–દ્વિર્ભાવ.], છણાવટ (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છણવું' + ગુ. 'આવટ' કૃ. પ્ર. જુઓ 'છણવટ..'] (લા.) એક એક મુદ્દો લઈ એની ચર્ચા કરવી એ. (૨) ખુલાસો, સમઝૂતી, સ્પષ્ટીકરણ, 'એક્સ્પ્લેનેશન'

છણાવવું[૧], છણાવું[૧] જુઓ 'છણવું'માં.

છણાવવું[૨], છણાવું[૨] જુઓ 'છાણવું'માં.

છણીવાડો પું. [જુઓ 'છાણ' + 'વાડો.'] ઢોરનું છાણ થાપી છાણા કરવાનું બાંધેલું સ્થાન [વિખેર, છિન્ન-ભિન્ન

છણુંવણું ક્રિ. વિ. [જુઓ 'છણવું,'–દ્વિર્ભાવ.] (લા.) વેર-

છત[૧] સ્ત્રી. [સં. सत्ता] હોવાપણું, હસ્તી. (૨) પુષ્કળતા. (૩) (લા.) ધનાઢ્યતા. (૪) શક્તિ, તાકાત, વેતા

છત[૨] (-ત્ય) સ્ત્રી. [સં. छत्री > પ્રા. छत्ता] ધાબાની નીચેના ભાગની સપાટી, 'સીલિંગ'. (૨) ધાબું, અગાશી. (૩) વહાણના મોઢા આગળના ભાગનું પાટિયું. (વહાણ.)

છત છત કે. પ્ર. [રવા.] 'છોડી દે' એ ભાવનો હાથીને કહેવાતો ઉદ્ગાર

છતર ન. [સં. छत्र અર્વા. તદ્ભવ] જુઓ 'છત્ર.'

છતરડી સ્ત્રી. [જુઓ 'છતર' + ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] મૃત દેહને અગ્નિદાહ દીધો હોય કે દાટ્યો હોય તે સ્થાન ઉપર કરેલું છત્રાકાર બાંધકામ, છત્રી, છતેડી [મળે તેવું

છતરાચારું વિ. [જુઓ 'છત[૧]' દ્વારા.] બધે સ્થળે હોય કે

છતરાયું વિ. [જુઓ 'છતર' દ્વારા.] (લા.) સૌના જોવામાં આવે તેવું, ખુલ્લું, ઉઘાડું, જાહેર

છતરાવવું, છતરાવું જુઓ 'છાતરવું'માં.

છતરી સ્ત્રી. [સં. छत्री અર્વા. તદ્ભવ] જુઓ 'છત્રી.'

છતરીસ(-શ) વિ. [સં. षट्त्रिंशत् સ્ત્રી. > પ્રા. छत्तीस, પરંતુ પછી સં. त्रिंशत्ના 'ત્રીસ'ના સાદૃશ્યે] જુઓ 'છત્રીસ.'

છતરીસ(-શ)-મું વિ. [ + ગુ. 'મું' ત.પ્ર.] જુઓ 'છત્રીસ-મું.'

છતરીસાં(-શાં) ન., બ. વ. [ + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] છત્રીસનો ઘડિયો

છતરીસી(-શી) સ્ત્રી. [ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'છત્રીસી.'

છતરીસે(-શે)ક વિ. [ +ગુ. 'એ + ક' ત. પ્ર.] જુઓ 'છત્રીસેક.'

છતરીસો(-શો) પું. [જુઓ 'છતરીસાં.'] જુઓ 'છત્રીસો.'

છત-લોટ (-ટ્ય) સ્ત્રી. [ઉત્તર પદ 'લોટવું.'] એ નામની એક રમત

છત-વંત, -તું (છત-વન્ત,-ન્તું) વિ. [જુઓ 'છત[૧]' + સં. वत् > પ્રા. वंत + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] છતવાળું

છત-વાડ (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છત[૧]' + ગુ. 'વાડ' ત. પ્ર.] પુષ્કળતા, વિપુલતા

છતા(-ત્તા, -તું -ત્તું)-પાટ ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ચતું-પાટ.'] જુઓ 'ચતું-પાટ.'

છ-તાર વિ. [જુઓ 'છ[૨]' + 'તાર'], -રું વિ. [ + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] છ તારવાળું (વાદ્ય.). (૨) છ ધાગાવાળું

છતાળું વિ. [જુઓ 'છત[૧]' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] જ્યાં પુષ્કળતા છે તેવું, છતવાળું, છતવંત

છતાં(-ત્તાં), ૦ય ઉભ. [સં. सत् દ્વારા ગુ. 'છતું'-'છતું' + છ. વિ., બ. વ. સં. °आम् > પ્રા. અંનો વિકાસ, + જુઓ 'ય.[૨]'] તોપણ, તોય

છતું વિ. [જુઓ 'છતાં.'] હયાત હોતું. (૨) ખુલ્લું પડેલું કે પાડેલું, જાહેર, પ્રગટ. (૨)-ચતું. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) ઉઘાડું પાડવું]

છતું-પાટ જુઓ 'છતા-પાટ.' [ત્યારે, હયાતી હોતાં

છતે[૧] ક્રિ. વિ. [જુઓ 'છતું' + ગુ. 'એ' સા. વિ.,પ્ર.] હોય

છ-તે[૨] કે. પ્ર. [ગુ. 'છે' + તે'નું લઘુરૂપ] વાક્યારંભે કોઈ ખાસ અર્થ ન આપતો ઉદ્ગાર

છતે(-તૈ)ડી સ્ત્રી. [જુઓ 'છતરડી.' એનું પ્રવાહી ઉચ્ચારણ 'છતયડી'-એનું લાઘવ.] જુઓ 'છતરડી.'

છત્તર ન. [સં. छत्र- અર્વા. તદ્ભવ] જુઓ 'છતર'-'છત્ર.'

છત્તર-છાયા સ્ત્રી. [ + સં.] જુઓ 'છત્ર-છાયા.' [પલંગ.'

છત્તર-પલંગ (-પલઙ્ગ) પું. [ + જુઓ 'પલંગ.'] જુઓ 'છત્રી-

છત્તા-પાટ, છત્તું-પાટ જુઓ 'છતા-પાટ.'

છત્ર ન. [સં.] વચ્ચે ઊભો દાંડો અને એમાં ખોસેલી નેતરની કે લોખંડની સળીઓ ઉપર ઘૂમટના આકારે સાંધેલા વસ્ત્ર-વાળી આકૃતિ, આતપત્ર (રાજા આચાર્યો ગુરુ વગેરે ઉપર ઓઢાડવાનો તેમજ ધર્મ-સવારીઓમાં દેવ ઉપર ઓઢાડવાનો રિવાજ હતો અને છે). (૨) ઘૂમટના આકારની રચના. (૩) ઢાંકણ, આવરણ. (૪) (લા.) વડીલ, મુરબ્બી

છત્રક ન. [સં.] નાનું છત્ર. (૨) બિલાડીનો ટોપ

છત્ર-ચામર ન., બ. વ. [ + સં. चामर] (રાજા આચાર્યો વગેરેના રાજચિહ્ન તરીકેની) મોટી છત્રી અને ચમરી

છત્ર-ચ્છા(-છા)યા સ્ત્રી. [સં. छत्रच्छाया, સંધિમાં च् અનિવાર્ય; ગુ. માં ચાલે] છત્રનો છાંયડો. (૨) (લા.) રક્ષણાત્મક ઓથ, આશ્રય, આશરો

છત્ર-ધર વિ., પું. [સં.] જેના માથા ઉપર છત્ર ધરી રાખવામાં આવે છે તેવો (રાજકોટિ કે આચાર્યકોટિનો) પુરુષ. (૨) હાથમાં છત્ર લઈ રાજા આચાર્યો વગેરે ઉપર ધરી રાખનારો સેવક

છત્ર-ધારણ ન. [સં.] માથા ઉપર છત્ર રાખવું એ

છત્ર-ધારી વિ., પું. [સં., પું.] જુઓ 'છત્ર-ધર.'

છત્ર-પતિ પું, [સં.] જેને છત્ર ઓઢવાનો અધિકાર હોય તેવો પુરુષ (રાજા આચાર્ય રાષ્ટ્રપ્રમુખ વગેરે). (૨) (લા.) રાજા-મહારાજા [પલંગ.'

છત્ર-પલંગ (-પલઙ્ગ) પું. [ + જુઓ 'પલંગ'] જુઓ 'છત્રી-

છત્ર-(૦પ્ર)બંધ (-બન્ધ) પું. [સં.] છત્રીના આકારમાં અક્ષરોની ગોઠવણીવાળો કાવ્યબંધ. (કાવ્ય.) [વિધવાપણું

છત્ર-ભંગ (-ભઙ્ગ) પું. [સં.] રાજ્ય ગુમાવવું એ. (૨) (લા.)

છત્ર-યષ્ટિ સ્ત્રી. [સં.] છત્ર કે છત્રીની દાંડી

**છત્ર-યોગ** પું. [સં.] ચંદ્ર વગેરેનો નક્ષત્રો સાથે થતો એક છત્રના આકારનો યોગ. (જ્યો.) ['પૅરેશૂટ'
**છત્ર-વાહન** ન. [સં.] વિમાનમાંથી નીચે ઊતરવાની છત્રી,
**છત્ર-સિંહાસન** (-સિંહાસન) ન. [સં.] ઉપર છત્રવાળું રાજાસન
**છત્રાક** ન. [સં.] નાનું છત્ર. (૨) બિલાડીનો ટોપ
**છત્રાકાર** પું., **છત્રાકૃતિ** સ્ત્રી. [સં. छत्र + आ-कार, आ-कृति] છત્રનો ઘાટ. (૨) વિ. છત્રના જેવા ઘાટવાળું
**છત્રાળું, છત્રિયાળું** વિ. [જુઓ સં छत्र + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર., છત્રી + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] છત્રીવાળું
**છત્રી** સ્ત્રી. [સં.] નાનું છત્ર. (૨) પલંગ વગેરે ઉપરનું ઢાંકણ. (૩) જુઓ 'છતરડી.'
**છત્રી-દલ(-ળ)** ન. [સં.] વિમાનમાંથી 'પૅરેશૂટ' દ્વારા ઊતરી યુદ્ધ આપનારા સૈનિકોની સેના, 'પૅરેટ્રૂપ્સ'
**છત્રી-પલંગ** (-પલઙ્ગ) પું. [સં. + જુઓ 'પલંગ.'] જેના ચાર પાયા ઉપરની ઊભી દાંડીઓ ઉપર મચ્છરદાની ઢાંકવાની વ્યવસ્થા હોય તેવો પલંગ, છતર-પલંગ, છત્ર-પલંગ
**છત્રી-વાજું** ન. [સં. + જુઓ 'વાજું.'] એક-સાથે કામ કરતા વાદકોનો સમૂહ, વાદક-વૃંદ. (૨) એ પ્રકારનું વાદ્ય, 'બૅન્ડ'
**છત્રીસ(-શ)** વિ. [સં. षट्त्रिंशत् > પ્રા. छत्तीस, પરંતુ 'ત્રીસ'-ના સાદૃશ્યે] ત્રીસ અને છની સંખ્યાનું
**છત્રીસ(-શ)-મું** વિ. [+ ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] છત્રીસની સંખ્યાએ પહોંચેલું [ઘડિયો (આંકનો)
**છત્રીસાં(-શાં)** ન., બ. વ. [+ ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] છત્રીસનો
**છત્રીસી(-શી)** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] છત્રીસ પદ્યોનો સમૂહ, જેમાં છત્રીસ પદો હોય તેવો સંગ્રહ [છત્રીસ
**છત્રીસે(-શે)ક** વિ. [+ ગુ. 'એક.'] આશરે છત્રીસ, લગભગ
**છત્રીસો(-શો)** પું. [+ ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] કોઈ પણ સૈકાના છત્રીસમા વર્ષનો દુકાળ [પાંખ. (૩) પાંદડું
**છદ** પું., **-દન** ન. [સં.] ઢાંકણ, આવરણ. (૨) પક્ષીની
**છદરાવવું** જુઓ 'છદરાવું'માં.
**છદરાવું** અ. ક્રિ. પથરાવું. **છદરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**છદ્મ** ન. [સં.] કપટ, ઢોંગ. (૨) દગો, પ્રપંચ, કાવતરું
**છદ્મ-તા** સ્ત્રી. [સં.] કપટીપણું, ઢોંગ
**છદ્મ-લિંગ** (-લિઙ્ગ) વિ. [સં.], **-ગી** વિ. [સં., પું.] પુરુષ-વેશમાં સ્ત્રી અને સ્ત્રીના વેશમાં પુરુષ—એવું
**છદ્મ-વેશ** પું. [સં.] ઓળખાય નહિ એ રીતનો પહેરેલો પોશાક
**છદ્મવેશ-ધારી, છદ્મ-વેશી** વિ. [સં., પું.] છદ્મવેશવાળું
**છદ્માવરણ** ન. [સં. छद्मन् + आ-वरण] યુક્તિથી ઢાંકી દેવું કે ઢાંકી રાખવું એ, યુક્તિ-ગોપન, વ્યૂહ-ગોપન, 'કૅમાઉફ્લેઇજ'
**છ-ધારું** વિ. [જુઓ 'છ[2]' + 'ધાર' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] છ ધાર-વાળું, છ બાજુવાળું, ષટ્કોણ
**છનક-મનક** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'છનક-મનક' એવા અવાજથી (ખાસ ગાતાં-બજાવતાં)
**છનકાવવું** જુઓ 'છનકવું'માં.
**છનકાવવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ખણખણવું. **છનકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**છન છન** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'છન છન' એવા અવાજથી
**છનછનાટ** પું., **-ટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છન છન' + ગુ. 'આટ' ત. પ્ર + 'ઈ' પ્રત્યય.] 'છન છન' એવો સતત થતો અવાજ. (૨) (લા.) ધનનો વધુ પડતો વધારો
**છનછનિત** વિ. [જુઓ 'છન-છન' + સં. इत ત. પ્ર.] 'છન છન' અવાજ કરી ઊઠેલું [પ્ર.] (લા.) કાંસી-જોડાં, ઝાંઝ
**છનછનિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'છન છન' + ગુ. 'ઇયું' ત.
**છનમકિયાં** ન., બ. વ. [રવા.] (લા.) આનંદ
**છનમનિયાં** ન., બ. વ. [રવા.] (લા.) નાણાંની છત, છનાછની
**છનાછની** સ્ત્રી. [રવા.] 'છન' શબ્દનો દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) જુઓ 'છનમનિયાં.' [૦ થઈ રહેવી (-રે:વી) (રૂ. પ્ર.) નાણાંની વિપુલતા હોવી]
**છનાવવું, છનાવું** જુઓ 'છાનવું'માં. [વેશધારી
**છન્ન** વિ. [સં.] ઢંકાયેલું. (૨) સંતાડેલું, છુપાવેલું. (૩) કપટ-
**છન્નુ** (-ન્નું) વિ. [સં. षण्णवति સ્ત્રી. > પ્રા. छन्नउइ] નેવુ ને છ સંખ્યાનું [પહોંચેલું
**છન્નુ(-ન્નું)-મું** વિ. [+ ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] છન્નુની સંખ્યાએ
**છ-પગું** વિ. [જુઓ 'છ[2]' + 'પગ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] જેને છ પગ હોય તેવું, ષટ્પદ. (૨) (લા.) વિષયી, વ્યભિચારી
**છપ-છપલાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'છપવું'–દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ગુપ્ત કામકાજ
**છપડી, ૦બ(-બા)પડી** સ્ત્રી. [રવા. અને દ્વિર્ભાવ.] લુચ્ચાઈ, રાંગાઈ, કુટિલતા [પડવાળું
**છ-પડું[1]** વિ. [જુઓ 'છ[2]' + 'પડ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] છ
**છપડું[2]** વિ. [રવા.] લુચ્ચું, રાંગું [છીછરું
**છપ(-બ)તરું** વિ. [રવા.] ઘસાઈને પાતળું થઈ ગયેલું. (૨)
**છપનું** વિ. ['છાનું' સાથે જ પ્રયોગ, મૂળમાં 'છપવું' છુપાઈ જવું.] છાનું-છપનું, કોઈ ન જાણે એમ છૂપું રહેલું
**છપન** જુઓ 'છપ્પન.'
**છપનિયું** જુઓ 'છપ્પનિયું.'
**છપનિયો** જુઓ 'છપ્પનિયો.'
**છપનો** પુ. જુઓ 'છપ(-પ્પ)ન' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ૧૯૫૬ વિ. સં.નો પડેલો ભારે દુકાળ
**છપય** જુઓ 'છપ્પય.'
**છપર** જુઓ 'છપ્પર.'
**છપર-કામ** જુઓ 'છપ્પર-કામ.'
**છપર-ખાટ** જુઓ 'છપ્પર-ખાટ.'
**છપર-પગું** જુઓ છપ્પર-પગું.'
**છપર-પલંગ** (-પલઙ્ગ) જુઓ 'છપ્પર-પલંગ.'
**છપર-બંદ(-ધ)** (-બન્દ,-ન્ધ) જુઓ 'છપ્પર–બંદ(-ધ).'
**છપ(-પ્પ)ર-બંદી(-ધી)** (-બન્દી,-ન્ધી) જુઓ 'છપ્પર-બંદી(-ધી).'
**છપરિયો** પું. એક જાતનો સૌરાષ્ટ્રનો ઘોડો
**છપરી** જુઓ 'છાપરી.'
**છપરું** જુઓ 'છાપરું.'
**છપવવું** જુઓ 'છાપવું'માં.
**છપવાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છપવવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] છપાવવાનું મહેનતાણું, છપામણીનો ખર્ચ
**છપવું** જુઓ 'છુપાવું.'
**છપાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છાપવું'+ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] છાપવાની ક્રિયા, મુદ્રણ, 'પ્રિન્ટિંગ.' (૩) છાપવાની ઢબ. (૩)

છાપવાની મજૂરી કે મહેનતાણું

**છપાડવું** જુઓ 'છુપાવું'-'છપવું'માં.

**છપાણ** ન. [જુઓ છપાવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] છાપ-કામ

**છ-પાનિયું** વિ., ન. [જુઓ 'છ^૨'+'પાનું'+ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] છ પાનાનું લખાણ કે છપાણ

**છપામણ** ન., -ણી સ્ત્રી. [જુઓ 'છાપવું' + ગુ. 'આમણ' -'આમણી' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'છપાઈ.'

**છપાવવું, છપાવું** જુઓ 'છાપવું'માં.

**છપાયું** વિ. [જુઓ 'છ^૨' + 'પાયો' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] છ પાયાવાળું, છ પાયાનું

**છપાયો** વિ., પું. [જુઓ 'છપાયું.'] છ પાયાનો ઘોડો

**છપાં** ન., બ. વ. કમળનાં ફળ, કમળ-કાકડી

**છપૈયો** પું. [જુઓ 'છાપવું' + ગુ. 'ઐયો' કૃ. પ્ર.] છાપવાનું કામ કરનાર, પ્રિન્ટર'

**છપો** જુઓ 'છાપો.'

**છપો(-પ્પો)-સાત** પું., ન. બ. [જુઓ 'છપ્પો' + 'સાત.'] પાસાની રમતની એક બાજી (પાસા ઉપર છની અને એક પો પડવાની)

**છપ્પ(-પ)ન** વિ. [સં. षट्पञ्चाशत् > પ્રા. छप्पन्न] પચાસ અને છ સંખ્યાનું. [**૦ ઉપર મેર વાગવી, ૦ ઉપર ભૂંગળ વાગવી** (-ઉપરય-) (રૂ. પ્ર.) પુષ્કળ સંપત્તિ હોવી. **૦ના પાટા** (રૂ. પ્ર.) ભારે હેરાનગતિ. **૦ના વિતાડવા** (રૂ. પ્ર.) ભારે દુઃખ દેવું. **૦નો દિ(-દે)વાળિયો** (રૂ. પ્ર.) અનેક ઠેકાણે દેવાળું કાઢી ચૂકેલો. **૦નો ફેરો** (રૂ. પ્ર.) નકામો રખડપાટ. **૦નો વખારી, ૦નો વેપારી, ૦નો શાહ** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ મોટો વેપારી]

**છપ્પ(-પ)ન-ભોગ** પું. [જુઓ 'છપ્પ(-પ)ન. + સં.] પુષ્ટિ-માર્ગીય મંદિરોમાં વિશિષ્ટ પ્રસંગે કરવામાં આવતો છપ્પન પ્રકારનાં મિષ્ટાન્નની શ્રીઠાકોરજીને ધરાવવામાં આવતી સામગ્રીનો એક ખાસ ઉત્સવ. (પુષ્ટિ.)

**છપ્પ(-પ)ન-મું** વિ. [જુઓ 'છપ્પ(-પ)ન.' + ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] છપ્પનની સંખ્યાએ પહોંચેલું

**છપ્પ(-પ)નિયું** વિ. [જુઓ 'છપ્પ(-પ)નિયો.'] (લા.) દુકાળિયું. (૨) કંગાળ, રાંક, ખૂબ ગરીબ

**છપ્પ(-પ)નિયો** વિ., પું. [જુઓ 'છપ્પ(-પ)ન' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] વિ. સં. ૧૯૫૬ માં પડેલો મોટો દુકાળ, છપનો. [**-યામાંથી આવેલું** (રૂ. પ્ર.) દુકાળિયું]

**છપ્પ(-પ)ય** પું. [સં. षट्पद > પ્રા. छप्पय] ચાર ચરણ રોળાનાં અને બે ચરણ ઉલ્લાલાનાં હોય તેવી છંદોરચના, છપ્પો. (પિં.)

**છપ્પ(-પ)ર** ન. છાપરું [કરવાનું કામ

**છપ્પ(-પ)ર-કામ** ન. [+જુઓ 'કામ.'] છાપરું તૈયાર

**છપ્પ(-પ)ર-ખાટ** સ્ત્રી. [+જુઓ 'ખાટ.'] છત્રીવાળો ખાટલો

**છપ્પ(-પ)ર-પગું** વિ. [+જુઓ 'પગ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] પગના પંજામાં સપાટ ચપટા તળવાળું. (૨) (લા.) જેના આવવાથી ઘરની અવનતિ થાય તેવું (માણસ.)

**છાપ(-પ)ર-પલંગ** (-પલઙ્ગ) પું. [+જુઓ 'પલંગ.'] છત્રીવાળો પલંગ, છત્રી-પલંગ

**છપ્પ(-પ)ર-બંદ(-ધ)** (-બન્દ,-ન્ધ) વિ. [+ ફા. 'બન્દ્'] છાપરાવાળું, છાજવાળું

**છપ્પ(-પ)ર-બંદી(-ધી)** (-બન્દી,-ન્ધી) સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] છાપરું તૈયાર કરવાનું કામ. (૨) વિ. જુઓ 'છપ્પર-બંદ.'

**છપ્પો(-પો)** પું. [સં. षट्पद > પ્રા. छप्पअ-] જુઓ 'છપ્પય.'

**છપ્પો(-પો)-સાત** જુઓ 'છપો-સાત.'

**છબ, ૦ક છબક** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'છબ છબ' એવા અવાજથી

**છબકડું** વિ. સોહામણું, શોભીતું, સુંદર

**છબકલું^૧** ન. અચાનક હુમલો કરવો એ, છમકલું

**છબકલું^૨** ન. (છાસનું) દોણું [સ. ક્રિ.

**છબકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] સંતાવું, છુપાવું. **છબકાવવું** પ્રે.,

**છબગલું** ન. ટૂંકી ચાળનું કેડિયું

**છબ છબ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'છબ છબ' એવા અવાજથી

**છબછબવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'છબ છબ' એવો અવાજ કરવો. (૨) છોકરા પાણીમાં 'છબ છબ' અવાજ થાય એમ તરવું. **છબછબાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. (૨) 'છબ છબ' થાય એ રીતે કપડું બે હાથથી ધોવું

**છબછબિયું** ન. [જુઓ 'છબછબવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] છીછરા પાણીમાં તરવું એ. (૨) ચાલતાં 'છબ છબ' અવાજ થાય તેટલું છીછરું ખાબોચિયું. (૩) એવા અવાજનું એક વાદ્ય

**છબછબું** વિ. [જુઓ 'છબ છબ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.) છીછરું

**છબડકો** જુઓ 'છબરડો.'

**છબ(-બો)તરું** જુઓ 'છપતરું.'

**છબ(-બ્બ)ર** ન. ખ્રોકડ જેવું એક ઘાસ

**છબરડો** પું. (લા.) ખરાબ પરિણામ આવવું એ. (૨) ભારે ગોટાળો. [**૦ વળી જવો** (રૂ. પ્ર.) ખરાબ પરિણામ આવવું. **૦ વાળવો** (રૂ. પ્ર.) ઉલટાવીને ચૂંથી મારવું. (૨) મોટી ભારે ભૂલ કરવી]

**છબલિયો** પું. લોઢાની સૂડી

**છબલીકાં** ન., બ. વ. [રવા.] (લા.) કાંસી-જોડ, ઝાંઝ. [**૦ વગાડવાં** (રૂ. પ્ર.) પૈસે ટકે ખાલી થઈ જવું]

**છબલું** ન. તગારું, બકડિયું

**છબવું** અ. ક્રિ. [રવા.] (પગલું) જમીનને અડકવું. (૨) (લા.) સ્થિર થવું, ટકવું, ઠરવું

**છબાછબ** ક્રિ. વિ. જુઓ 'છબ છબ.'

**છબાવ(-બ)લું** જુઓ 'ચબાવલું.'

**છબિ,-બી** સ્ત્રી. [સં. छवि, હિં.] ચહેરો, સૂરત. (૨) પ્રતિકૃતિ, તસવીર. [**૦ ઉતારવી, ૦ પાડવી, ૦ લેવી** (રૂ. પ્ર.) ફોટો લેવો]

**છબીક(-ગ)લો** પું. [રવા.] રમતમાં જેને અડવાથી દાવ ન આવે તેને અડીને કહેવાતો ઉદ્ગાર

**છબી-કાર** વિ., પું. [+સં. कार] ચિત્ર કરનાર, ચિતારો. (૨) ફોટો પાડનાર, 'ફોટોગ્રાફર,' 'ફોટો આર્ટિસ્ટ'

**છબી-દસ્તાવેજી-કરણ** ન. [+જુઓ 'દસ્તાવેજ' + સં. च्वि પ્ર. કરીને + સં. करण.] ફોટોગ્રાફીથી દસ્તાવેજની છાપ પાડી લેવાની ક્રિયા, 'ફોટોગ્રાફિક ડોકયુમેન્ટેશન'

**છબી-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય.] દેખાવડું, સુંદર

**છબીનું** વિ. [ફા. શબીનહ્] રાતને લગતું, રાતનું

**છબી-રાગ** પું. [+ સં.] સત્ય, 'રિયાલિઝમ' (બ.ક.ઠા.)

**છબીરાગી** વિ. [+ સં.] સત્યમાં માનનારું, 'રિયાલિસ્ટ'

**છબીલ** સ્ત્રી. [અર. સબીલ્] (તાબૂતને દિવસે મુકાતી) પાણીની પરબ, છબીલી

**છબીકલાં** જુઓ 'છબલીકાં.'

**છબીલ-ડું** વિ. [જુઓ 'છબીલું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'છબીલું.' (પદ્યમાં.)

**છબીલિયો** પું. [જુઓ 'છબીલું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) એક જાતનો સૌરાષ્ટ્રનો ઘોડો

**છબીલી[1]** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'છબીલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) એક પ્રકારની સૌરાષ્ટ્રની ઘોડીની જાત

**છબીલી[2]** સ્ત્રી. [અર. સબીલ] જુઓ 'છબીલ.'

**છબીલું** વિ. [સં. છવિ > હિં. 'છબી' + ગુ. 'ઈલું' કૃ. પ્ર.] સુંદર, મનમોહક, દેખાવડું

**છબૂંદિયો** વિ., પું. [જુઓ 'છ[2]' + 'બૂંદ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] વાંસા ઉપર છ ટપકાંવાળું એક જીવડું

**છબો** પું. રમતનો કાંકરો, પાંચીકો

**છબોતરું** જુઓ 'છબતરું.'

**છબ્બર** જુઓ 'છબર.'

**છબ્બુ** સ્ત્રી. એ નામની એક દેશી રમત

**છમ્,-મ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'છમ' એવા અવાજથી

**છમક છમક** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'છમક છમક' એવા અવાજથી

**છમકલડું** ન. [જુઓ 'છમકલું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'છમકલું.' (પદ્યમાં.)

**છમકલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છમકલું[2]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) દહીં વલોવવાનું માટીનું નાનું વાસણ, નાની ગોળી

**છમકલું[1]** ન. ક્ષણિક તોફાન, નજીવું તોફાન

**છમકલું[2]** ન. [રવા.] છાસ વધારાવવાનું માટીનું હાંડલું

**છમકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'છમ' એવો અવાજ કરવો. (૨) વઘાર થવો. **છમકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**છમકાટ** પું. [જુઓ 'છમકવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.], -**ર** પું [+ 'આર.' કૃ. પ્ર.] છમ એવો અવાજ

**છમકારવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'છમકાર.'—ના. ધા.] 'છમ' એવો અવાજ થાય એમ વઘારવું. **છમકારાવું** કર્મણિ., ક્રિ.

**છમકારો** પું. [જુઓ 'છમકાર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે કૃ. પ્ર.] જુઓ 'છમકાર.'

**છમકાવવું** જુઓ 'છમકવું'માં. (૨) છમકારવું

**છમકો** પું. [જુઓ 'છમકવું' ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] 'છમ' એવા અવાજથી કરાતો વઘાર

**છમ છમ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'છમ છમ' એવા અવાજથી

**છમછમવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'છમ છમ' એવો અવાજ કરવો. (૨) તળાતાં અવાજ થવો (૩) ઊકળવું

**છમછમાટ** પું. [જુઓ 'છમછમવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] છમછમવું એ

**છમછમિયાં** ન., બ. વ. [રવા.] જુઓ 'છબલીકાં.'

**છમછરી** સ્ત્રી. [સં. सांवत्सरिका > પ્રા. संवच्छरिआ] સાંવત્સરિક શ્રાદ્ધ (દર વર્ષે આવતી મૃત્યુતિથિનું), વાર્ષિક શ્રાદ્ધ. (૨) જૈનધર્મીઓનો પજુસણનો છેલ્લો દિવસ. (જૈન.)

**છમણાં-દમણાં** ન., બ. વ. ચાડી-ચુગલી

**છમણું** ન., -**ની** સ્ત્રી. એ નામની માછલીની એક જાત

**છમરકો** પું. આનંદ, પ્રસન્નતા

**છમાછમ** જુઓ 'છમ-છમ'

**છ-માસિક** વિ. [જુઓ 'છ[2]' + સં. હકીકતે षाण्मासिकમાંથી માત્ર ષાણ્નું જ 'છ'એ સ્થાન લીધું છે.] છ મહિનાનું. (૨) છઠ્ઠે મહિને પૂરું થતું [જુઓ 'છમાસી.[1]'

**છમાસિયો** વિ., પું. [જુઓ 'છમાસો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.]

**છમાસી[1]** સ્ત્રી. [સં. षाण्मासिकी > પ્રા. छम्मासिइ] હિંદુઓમાં મરણ પછી છ માસ પૂરા થયે કરવામાં આવતી શ્રાદ્ધ-ક્રિયા

**છમાસી[2]** વિ. [જુઓ 'છ[2]' + સં. मास + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'છ-માસિક.' [જુઓ 'છમાસી.[1]'

**છમાસો** પું. [જુઓ 'છ[2]' + સં. मास + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.]

**છર[1]** પું. [સં. क्षुर > પ્રા. छुर] અસ્ત્રો, સજિયો. [૦ **ઊડવો**, ૦ **ઊંડવો** (રૂ. પ્ર.) અસ્ત્રાનો ઘેપ લાગવો. ૦ **ફેરવવો** (રૂ.પ્ર.) કર્યું કારવ્યું ધૂળમાં મેળવવું. ૦ **બેસવો** (-બેસવો) (રૂ. પ્ર.) હજામતમાં અસ્ત્રાનો છરકો થવો—કાપો પડવો]

**છર[2]** પું. તોર, મદ [૦ **ઉતારવો** (રૂ. પ્ર.) ગર્વ તોડવો. ૦ **કરવો** (રૂ. પ્ર.) ગર્વ કરવો. ૦ **કાઢવો** (રૂ. પ્ર.) ગર્વ કરવો. (૨) મદથી આનંદતિ થવું. ૦ **ચઢ(-ઢ)વો** (રૂ. પ્ર.) મત્ત બનવું]

**છર[3]** (-રય) સ્ત્રી. [સં. शर પું.] બરુની સળી કે અંદરનો રેસો

**છરક-છંડું** (-છણ્ડું) વિ. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'છાંડવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] સ્વચ્છતાના વિષયમાં તદ્દન બેદરકાર, ગંદું-ગોબરું

**છરકણ** વિ. [જુઓ 'છરકવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] છેરી પડે તેવું. (૨) (લા.) તદ્દન બીકણ

**છરકતું** વિ. [જુઓ 'છરકવું' + ગુ. વર્ત. કૃ. 'તું' (લા.)] કતરાતું, આડું ઢળતું, છરતું

**છરકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] છેરવું, ચરકવું. (૨) (હથિયારનું) સ્પર્શ કરીને ચાલ્યા જવું. (૩) એવા હથિયારનો આછો કાપો થતો જવો. **છરકાવું** ભાવે., ક્રિ. **છરકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**છરકો** પું. [જુઓ 'છરકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] (હથિયારથી થયેલો) આછો કાપો, ચરકો [ગાંડું, મદ-મત્ત

**છર-ઘેલું** (-ઘેલું) વિ. [જુઓ 'છર[2]' + 'ઘેલું.'] ઉદ્ધત અને

**છર-ચિટ્ઠી(-ઠ્ઠી)** સ્ત્રી. [સં. अक्षर > પ્રા. अच्छर + જુઓ 'ચિટ્ઠી,-ઠ્ઠી.'] (લા.) મીઠું વેચવાવાળા વેપારીને અપાતો જકાતનો પાસ

**છરછટ** વિ. [રવા.] કરકરું, બરછટ

**છર છર** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'છર છર' એવા અવાજથી

**છરણું** ન. [સં. क्षरणक- > પ્રા. छरणअ-] દહીં વગેરે છાણવાનું કપડું, ગળણું

**છરતું** વિ. [જુઓ 'છરવું' + ગુ. 'તું' + વર્ત. કૃ.] જુઓ 'છરકતું.' [-**તો ઘા** (રૂ. પ્ર.) ઉઝરડો, લિસોટિયો કાપો]

**છરપલું** ન. એ નામનું એક હથિયાર

**છર-પાટી** (છરય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'છર[3]' + 'પાટી.'] સજિયા અને પાટી (લોખંડની)

**છરબરિયો** પું. [રવા.] (લા.) ગોટાળો, છબરડો
**છરર, ૦ર** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'છરર' એવા અવાજથી
**છર-વં(-વિં)ગું** (-વ(-વિ)ડ્ગું) વિ. [જુઓ 'છર[2]' + સં. वक्रक -> પ્રા. विंगअ-] (લા.) જુઓ 'છર-બેડું.' (૨) અડધું ગાંડું. (૩) તોફાની, મસ્તીખોર
**છરવું** અ. ક્રિ. [સં. क्षर् > પ્રા. छर] ટપકવું, ચૂવું. (૨) તોરમાં-મસ્તીમાં આવવું, .ઉદ્ધતાઈ કરવી. (૩) ગાંડપણ બતાવવું. **છરાવું** ભાવે., ક્રિ. **છરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**છરા-ઘર** ન. [જુઓ 'છરો' + 'ઘર.'] છરા રાખવાનું ઘરું, છરાઓની દાબડી [છરા ફેંકવાની ક્રિયા
**છરા-દાવ** પું. [જુઓ 'છરો' + 'દાવ.'] લશ્કરી તાલીમમાં
**છરાવવું[1]** જુઓ 'છરવું'માં.
**છરાવવું[2]** જુઓ 'છારવું'માં.
**છરા-વીંટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છરો' + 'વીંટી.'] છરા રાખવાની યંત્રની દાબડી, 'બૉલ-બેરિંગ'
**છરાવું[1]** જુઓ 'છરવું'માં.
**છરાવું[2]** જુઓ 'છારવું'માં.
**છરાં-વરાં** ક્રિ. વિ. આવેશ કે ક્રોધથી ધૂંધવાતું, ધૂંવાં-ફૂવાં
**છરિયાં** ન., બ. વ. બાજરી-જુવારનાં ડૂંડાંનાં દાણા વગરનાં બટકાં [છર, છરકો
**છરિયું[1]** ન. [જુઓ 'છર[1]' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]
**છરિયું[2]** ન. [જુઓ 'છરિયાં.'] દાણા વિનાનો ડૂંડાનો ટુકડો
**છરી** સ્ત્રી. [સં. क्षुरिका > પ્રા. छुरिआ] ચપટા પાનાનું એક બાજુ ધારવાળું અને પકડના ભાગમાં હાથાવાળું અણીદાર સાધન, પાળી, કાતું. (૨) શાક વગેરે સમારવાનું એવું જ મથાળે કાંઈક ગોળ ઘાટનું સાધન. (૩) યાંત્રિક સાધનોમાં એક બાજુ ધારવાળું લાંબું પાનું (જેમકે કટિંગ-મશીનની છરી વગેરે). [૦ **ઊછળવી** (રૂ. પ્ર.) ઝઘડો થવો. ૦ **ચલાવવી** (રૂ. પ્ર) નુકસાન કરે તેવી કાપકૂપ મૂકવી. ૦ **જેવી જીભ** (રૂ. પ્ર.) સામાની લાગણીને ભારે દુઃખ કરે તેવી વાણી. **ગળે છરી મૂકવી** (રૂ. પ્ર.) પાયમાલ કરવું. **માથે છરી મૂકવી** (રૂ. પ્ર.) નાશ કરવો. **પેટમાં છરી રાખવી** (રૂ.પ્ર.) કીનો રાખવો]
**છરી-કાનસ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છરી' + 'કાનસ.'] પાતળી ચપટી નાની કાનસ [યા પથ્થર, સરુ
**છરુ** ન. થાંભલાના મથાળા ઉપર મુકાતું નકશીવાળું લાકડું
**છરેરો** પું. જમીનમાં અથવા લાકડામાં કરેલો લાંબો ખચકો
**છરે-વછેર** ક્રિ. વિ. છાનું-માનું
**છરો** પું. [સં. क्षुरक- > પ્રા. छुरअ-] મોટી છરી (ખાસ કરી લશ્કરી ઉપયોગની). (૨) બંદૂકની કારતૂસમાં ભરાતી લોખંડની પ્રત્યેક કરચ. (૩) ચક્રની ધરીમાં સરળતાથી ફરે એ માટે નખાતી પોલાદની નાની મોટી પ્રત્યેક ગોળી. (૪) ચાંદલા વિનાનું મોરનું પીછું, તરવારડી. [**-રા તેતરિયા** (રૂ. પ્ર.) તેતરને મારવા માટેની સીસાની કે પોલાદની ગોળીઓ. **-રા બાજરિયા** (રૂ. પ્ર.) બાજરીના દાણા જેવા છરા. **-રા મગિયા** (રૂ. પ્ર.) મગના દાણા જેવા છરા. **-રા રાયઢા** (રૂ. પ્ર.) રાઈ જેવડા છરા. **-રા હરણિયા** (રૂ. પ્ર.) હરણના શિકારમાં વાપરી શકાય તેવા છરા]

**છર્દિ, ૦કા** સ્ત્રી. [સં.] બકારી, ઊલટી, વમન
**છલ(-ળ)** ન. [સં.] કપટ, દગો, છેતરપીંડી, ઠગાઈ, ધુતારા-વેડા. (૨) વાણીથી દગો, 'ફૅલસી ઑફ ફિગર ઑફ સ્પીચ.' (મ.ન.) (તર્ક.) (૩) રચનાનો દગો, 'ફૅલસી ઑફ કૉમ્પો-ઝિશન' (રા. વિ.). (૪) દગા ભરેલું આહ્વાન, 'ફૅલસી ઑફ ઇવૅકેશન' (રા. વિ.)
**છલક[1]** (-કચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'છલકવું.'] છલકાવું એ, ઊભરાવું એ
**છલક[2]** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'છલક' એવા અવાજથી
**છલક-છોઇયાં** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'છલકવું' દ્વારા.] છલકાતું હોય એમ [જુઓ 'છલ.'
**છલ(-ળ)-કપટ** ન. [સં., સમાનાર્થી શબ્દોની પુનરુક્તિ]
**છલક(-કા)વું** અ. ક્રિ. [રવા.] ઊભરાઈ બહાર નીકળી પડવું (પ્રવાહીના પાત્ર કે પાણીનાં જળાશયોમાંથી). (૨) (લા.) અભિમાન કે ખુશીના ઊભરાથી ફુલાવું. **છલકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**છલકાટ** પું. [જુઓ 'છલકવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] છલકાવું એ
**છલકાવવું, છલકાવું** જુઓ 'છલકવું'માં.
**છલછલાટ** પું. [રવા.] થનથનાટ, તનમનાટ
**છલ(-ળ)-છંદ** (-છન્દ) પું. [સં.] કપટ-જાળ, ધૂર્તતા, ચાલબાજી, છેતરપીંડી, ઠગાઈ, છલ-છિદ્ર [છલ-છિદ્રી
**છલ(-ળ)છંદી** (-છન્દી) વિ. [સં., પું.] કપટી, ધૂર્ત, ઠગ,
**છલ(-ળ)-છિદ્ર** ન. [સં.] જુઓ 'છલ-છંદ.'
**છલ(-ળ)-છિદ્રી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'છલ-છંદી.'
**છલ(-ળ)ણું** ન. [સં. छलनक- > પ્રા. छलणअ-] છલન, છેતરપીંડી, ઠગાઈ
**છલતું** ન. રોતરું, છોતરું
**છલન** ન., -ના સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'છલણું.'
**છલની** સ્ત્રી. ચાળણી
**છલ(-ળ)-પ્રપંચ** (-પ્રપઞ્ચ) પું. [સં.] જુઓ 'છલ.'
**છલ-બલ[1]** ન. [સં. छलनो દ્વિર્ભાવ] પ્રબળ કાવાદાવા, કાવતરું
**છલ-બલ[2]** પું. એક જાતનો સૌરાષ્ટ્રનો ઘોડો
**છલબલવું** અ. ક્રિ. [રવા.] છલકાવું, ઊભરાવું. **છલબલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. ['છલ-છંદી.'
**છલ-બલિયું** વિ. [જુઓ 'છલ-બલ[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.]
**છલર[1]** (-રચ) સ્ત્રી. દૂર્વા, ધ્રોકડ, ધ્રો
**છલર[2]** ન. મોજું, ઉછાળો
**છલવલની** સ્ત્રી. [સં. छल દ્વારા] છેતરપીંડી, છળ-કપટ
**છલ(-ળ)-વિછલ(-ળ)** ન. [સં. छलनो દ્વિર્ભાવ] જુઓ 'છલ.'
**છલ(-ળ)-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] છળકપટ કેવી રીતે કરવું એનું જ્ઞાન આપનારી પ્રક્રિયા
**છલવું** અ. ક્રિ. [રવા.] નદી વગેરેનાનું કે પાણી વગેરે ભરેલા વાસણનું કાંઠાની બહાર ઊભરાઈ રેલાઈ જવું, છલકાઈ ને રેલાવું. **છલાવું** ભાવે., ક્રિ. **છલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**છલંગ** (છલઙ્ગ) સ્ત્રી. [હિં. छलांग] જુઓ 'છલાંગ.'
**છલા(-લ્લા)** પું., બ. વ. સોનાની ચીપવાળી હાથીદાંત કચકડા કે રસ યા પ્લાસ્ટિકની ચપટ ઘાટની ચૂડીઓ
**છલા(-લ્લા)-કોઠી** સ્ત્રી. [જુઓ સં. छल + 'કોઠી.'] (લા.) વેશ્યા-ગૃહ

**છલા(-લો)છલ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'છલવું,'-દ્વિર્ભાવ.] એ કાંઠે ઊભરાઈ જવાનું થાય એમ, છલકાવાનું થાય એમ, બે કાંઠે પૂર્ણ, ભરપૂર
**છલાણું** ન. ઠામ, વાસણ, ભાણું
**છલાવવું, છલાવું** જુઓ 'છલવું'માં.
**છલાંગ** સ્ત્રી. [હિં.] એક પગ આગળ કરી એનાથી મારવામાં આવતો લાંબો કૂદકો, છલંગ, ખલાંગ
**છલાંગવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'છલાંગ,'-ના. ધા.] છલાંગ મારવી
**છલિક(-ત[1],-તક)**ન. [સં.]એક પ્રકારનું એકપાત્રી નૃત્ત. (નાટ્ય.)
**છલિ(-ળિ)ત[2]** વિ. [સં.] છેતરાયેલું, છળાયેલું
**છલિતક** જુઓ 'છલિક.'
**છલિયું** ન. [જુઓ 'છલા' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ચૂડાના આકારનું હાથમાં પહેરવાનું પિત્તળ વગેરેનું કડું
**છલી[1]** સ્ત્રી. [જુઓ 'છલા'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] હાથીદાંતની કે અન્ય પદાર્થની પાતળા ઘાટની ચૂડી [એક રોગ
**છલી[2]** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. છલ્લિઆ છાલ, ચામડી] (લા.) ચામડીનો
**છલ્લુ** ન. [ફા. ચિહલહ્] ચાળીસ દિવસનો ફકીર વગેરેનો એકાંતમાં બેસી ભક્તિ કરવાનો સમય. (૨) સુવાવડ પછીનો ૪૦ મો દિવસ
**છલું** ન. ફોતરું, છોતરું
**છલૂડી** સ્ત્રી., **-ડું** ન. છાલિયું કચોળું, નાનું તાંસળું
**છલૂરિયું** ન. પેટલાદ બાજુની ખોભિલ્લુ પ્રકારની એક રમત
**છલેયું[1]** ન. જૂનું થઈ ગયેલું કામ [સ્ત્રીઓની વીંટી
**છલે(-લૈ,-લ્લૈ)યું[2]** ન. લાકડાની ચૂડી. (૨) આરસી અને ઘૂઘરીવાળી
**છલૈયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'છલેયું.[2]'] ચૂડીઓ (તિરસ્કારમાં)
**છલૈયું** જુઓ 'છલેયું.'
**છલો(-લ્લો)** પું. સોનાની ચીપવાળી ચપટી ચૂડી. (૨) ઘૂઘરીવાળી વીંટી (સ્ત્રીઓની). (૩) પૂજાના સામાનની છાબડી
**છલોછલ** જુઓ 'છલાછલ.'
**છલોરી** સ્ત્રી. નેયું પાકવું એ, આંગળીના જિવાળાનો પાક
**છલ્લા** પું., બ. વ., **છલ્લાં** ન., બ. વ. જુઓ 'છલા.'
**છલ્લી** સ્ત્રી. છાબડી, ઝોલકી
**છલ્લેદાર** વિ. [જુઓ 'છલ્લો' + ફા. પ્રત્યય.] કુંડળાકાર. (૨) કરોડવાળું (પ્રાણી). (૩) ચીકાશવાળું
**છલ્લૈયું** જુઓ 'છલેયું.'
**છલ્લો** જુઓ 'છલો.'. (૨) ખાલી કબર (મડદા વિનાની). [૦ ભરવો (રૂ. પ્ર.) છાબડામાં નૈવેદ્ય ભરી બલિદાન આપવું]
**છવડા(-રા)વવું** જુઓ 'છાવું'માં. [આવતો પથ્થર
**છવણું** ન. કમાનના બાંધકામમાં ચાવી ઉપર મૂકવામાં
**છવરાવવું[1], છવરાવું** (છ:વ-) જુઓ 'છાવરવું'માં.
**છવરા(-ડા)વવું[2], છવાડવું, છવાવું** જુઓ 'છાવું'માં.
**છવિ** સ્ત્રી. [સં.] ચહેરો, સૂરત [માણસ
**છવિયો** પું. [જુઓ 'છાવું' દ્વારા.] છાપરાનું છાજ કરનાર
**છવીટિયું** ન. વાંસ મણ ભાર સમાવે તેવું ગાડું
**છવીટિયાં** ન., બ. વ. સ્ત્રીઓને પગની આંગળીઓમાં પહેરવાના ઘૂઘરીવાળા કરડા, જોટવાં
**છ-વેણિયું** વિ. [જુઓ 'છ[2]' + 'વેણી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] છ વેણીઓવાળું બારણું (કમાડ)
**છવી(-વ્વી)સ(-શ)** વિ. [સં. षड्विंशति स्त्री. > પ્રા. छव्वीस] વીસ અને છની સંખ્યાનું
**છવી(-વ્વી)સ(-શ)-મું** વિ. [+ જુઓ ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] છવ્વીસની સંખ્યાએ પહોંચેલું
**છવી(-વ્વી)સાં(-શા)** ન., બ. વ. [+ ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] છવ્વીસના આંકનો ઘડિયો
**છવી(-વ્વી)સી(-શી)** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] છવ્વીસનો સમૂહ. (૨) છવ્વીસ પદો કે કાવ્યોનો સમૂહ
**છસિ(-શિ)યાણું** ન. રાંધેલા ચોખા, ભાત
**છસેં(-સ્સેં,-સો,-સ્સો)** [સં. षट् शतानि > પ્રા. छस्सआणि > અપ. छस्सआइं દ્વારા.] છ વાર સો, ૬૦૦
**છળ** જુઓ 'છલ.'
**છળ-કપટ** જુઓ 'છલ-કપટ.'
**છળ-કારી** વિ. [સં. छलकारी પું.] કપટ કરનારું, છેતરનારું
**છળ-છંદ** (-છન્દ) જુઓ 'છલ-છંદ.'
**છળ-છંદી** (-છન્દી) જુઓ 'છલ-છંદી.'
**છળ-છિદ્ર** જુઓ 'છલ-છિદ્ર.'
**છળ-છિદ્રી** જુઓ 'છલ-છિદ્રી.'
**છળ-છેતર** પું. [જુઓ 'છળવું' + 'છેતરવું.'] દગો, છેતરપીંડી
**છળણું** જુઓ 'છલણું.'
**છળ-પ્રપંચ** (-પ્રપઞ્ચ) જુઓ 'છલ-પ્રપંચ.'
**છળ-બાજી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છળ' + ફા.] છેતરવાની ગત
**છળ-વિછળ** જુઓ 'છલ-વિછલ.'
**છળ-વિદ્યા** જુઓ 'છલ-વિદ્યા.'
**છળવું** સ. ક્રિ. [સં. छद् > પ્રા. छल-] છેતરવું, ઠગવું. **છળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **છળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**છળાવવું, છળાવું** જુઓ 'છળવું'માં.
**છળિત** જુઓ 'છલિત.'
**છળિયું** વિ. [જુઓ 'છળ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **-ચેલ** વિ. [+ ગુ. 'એલ' ત. પ્ર.], **છળી** વિ. [સં. छली પું.] છળ કરનારું, છેતરનારું, ધુતારું
**છળે-વછળે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'છળ-વિછળ' + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર. બેઉને] યુક્તિપ્રયુક્તિથી, છૂપી રીતે, લાગ સાધીને
**છળો** પું. પ્રવાહીનો રગડો (દહીં વગેરેનો). (૨) ગંદો રગડો
**છંછણવું** (છઞ્-છણવું) જુઓ 'છણછણવું.' **છંછણાવવું** પ્રે. સ.ક્રિ.
**છંછણાટ** (છઞ્-છણાટ) જુઓ 'છણછણાટ.'
**છંછણાવવું** (છઞ્ છણા-) જુઓ 'છંછણવું'માં.
**છંછર** (છઞ્-છર) પું. [સં. शनैश्चर દ્વારા.] લગ્ન પછીના શ્રાવણ મહિનાના શનિવારે થતો જમણવારનો પ્રસંગ (હિંદુઓમાં)
**છંછીલું** છઞ્-છીલું વિ. તોછડું
**છંછેડ** (છઞ્-છેડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છંછેડવું.'] (ચોંકો મારી કે કડવો બોલ કાઢી) ઉશ્કેરવું એ. (૨) ચીડવવું એ
**છંછેડવું** (છઞ્-છેડવું) સ. ક્રિ. [જુઓ 'છેડવું' પૂર્વ શ્રુતિનો દ્વિર્ભાવ.] (ચોંકો મારી કે કડવા બોલ કાઢી) ઉશ્કેરવું. (૨) ચીડવવું. **છંછેડાવું** (છઞ્-છેડાવું) કર્મણિ., સ. ક્રિ. **છંછેડાવવું** (છઞ્-છેડાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ. [પ્ર.] છંછેડવાની ક્રિયા
**છંછેડાટ** (છઞ્-છેડાટ) પું. [જુઓ 'છંછેડવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.

**છંછેડાવવું, છંછેડાવું** (છન્-છેડા-) જુઓ 'છંછેડવું'માં.

**છંટ** (છણ્ટ) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. छंटा] છાંટવું એ. (૨) (લા.) અંશ ભાગ [છાંટવું એ

**છંટકાર** (છણ્ટકાર) પું. [જુઓ 'છાંટવું' દ્વારા.] (પાણી)

**છંટકારવું** (છણ્ટ-) સ. ક્રિ. [જુઓ 'છંટકાર,'-ના. ધા.] (પાણી) છાંટવું. **છંટકારવું** (છણ્ટ-) કર્મણિ., ક્રિ. **છંટકારાવવું** પ્રે. સ. ક્રિ.

**છંટકાવ** (છણ્ટ-) પું. [જુઓ 'છાંટવું' + ગુ. 'આવ' કૃ. પ્ર. વચ્ચે 'ક' મધ્યગ.] જુઓ 'છંટકાર.'

**છંટકારાવવું, છંટકારાવું** (છણ્ટ-) જુઓ 'છંટકારવું'માં.

**છંટકાવવું** (છણ્ટ-) જુઓ 'છંટકાવું'માં.

**છંટકાવું** (છણ્ટ-) અ. ક્રિ. [જુઓ 'છાંટવું' દ્વારા.] (પાણી) છંટાવું. **છંટકાવવું** (છણ્ટ-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**છંટકોરવું** (છણ્ટ-) સ. ક્રિ. [જુઓ 'છાંટવું' દ્વારા.] (પાણી) છાંટવું. **છંટકોરાવું** (છણ્ટ-) કર્મણિ., ક્રિ. **છંટકોરાવવું** (છણ્ટ-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**છંટકોરાવવું, છંટકોરાવું** (છણ્ટ-) જુઓ 'છંટકોરવું'માં.

**છંટણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છાંટવું' + ગુ- 'અણી' કૃ. પ્ર.] નોકરી-માંથી પસંદ કરી દૂર કરવાની પ્રક્રિયા, છટણી

**છંટવાઈ** (છણ્ટવાઇ), **છંટાઈ**[૧] (છણ્ટાઇ) સ્ત્રી. [સર૦ 'છંટણી.'] ખેતરાં કાઢી નાખવાં એ. (૨) દાણા સાફ કરવાનું મહેનતાણું

**છંટાઈ**[૨] (છણ્ટાઇ) સ્ત્રી. [જુઓ 'છાંટવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્રા.] છાંટવાની ક્રિ.યા. (૨) છાંટવાનું મહેનતાણું

**છંટાવ** (છણ્ટાવ) પું. [જુઓ 'છાંટવું' + ગુ. 'આવ' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'છંટકાવ.'

**છંટાવવું,**[૧-૨] **છંટાવું**[૧-૨] (છણ્ટા-) જુઓ 'છાંટવું[૧-૨]'માં.

**છંટિયો** પું. [જુઓ 'છંટ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] છાંટા જેટલો ભાગ, ટીપું

**છંડામણ** (છણ્ડામણ) ન. [જુઓ 'છાંડવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] ભોજન કરતાં ભાણામાં વધેલું અન્ન

**છંડાવવું, છંડાવું** (છણ્ડા-) જુઓ 'છાંડવું'માં.

**છંદ**[૧] (છન્દ) પું. [સં.] ઇચ્છા, મરજી. (૨) સ્વભાવ, ટેવ, આદત. [૦ લાગવો, -દે ચડ(-ઢ)વું (રૂ. પ્ર.) લત લાગવી, આદત થવી]

**છંદ**[૨] (છન્દ) પું. [સં. छन्दस् (વેદ તેમજ અવેસ્તાનો તે તે મંત્ર) ન.] અક્ષરોની ચોક્કસ સંખ્યા કે માપમાં ગોઠવાયેલી રચના, અક્ષરમેળ (ગણમેળ) અને માત્રામેળની લયબદ્ધ રચના, વૃત્ત. (પિં.). (૨) છંદોના સમૂહવાળી કાવ્યરચના (જેમકે 'રણમલ છંદ' વગેરે.)

**છંદ**[૩] (છન્દ) વિ. પુષ્કળ, ઘણું, ઝાઝું

**છંદ-કાલ(-ળ)** (છન્દ-) પું. [સં. छन्दःकाल] વૈદિક સંહિતાઓની રચનાનો સમય (ઈ. પૂ. ૧૫૦૦ થી પૂર્વનો)

**છંદ-ખોરી** (છન્દ-) સ્ત્રી. [જુઓ 'છંદ[૧]' + ફા.] વ્યસનીપણું. (૨) તરંગીપણું

**છંદણા** (છન્દણા) સ્ત્રી. [સં. छन्दना] સાધુ વહોરી લાવ્યા હોય તે ચીજોનું ગુરુને વાપરવા નિમંત્રણ આપવાની ક્રિયા. (જૈન.)

**છંદણું** (છન્દણું) ન. [જુઓ 'છંદ[૧]' દ્વારા.] (લા.) ખોડ, વાંધો

**છંદ(-દો)-બદ્ધ** (છન્દ, --દો-) વિ. [સં. छन्दो-बद्ध] છંદના કે છંદોના માપમાં બંધાયેલું-રચાયેલું, પદ્યમય, પદ્યબદ્ધ, વૃત્તબદ્ધ (કાવ્ય)

**છંદ(-દો)-ભંગ** (છન્દ(-દો)-ભઙ્ગ) પું. [સં. छन्दो-भङ्ग-] છંદના ચરણ કે ચરણોમાં તે તે છંદના લક્ષણની ખામી, વૃત્ત-ભંગ

**છંદ(-દો)-રચના** (છન્દ,--દો-) સ્ત્રી. [સં. छन्दो-रचना] છંદોમાં રચાયેલી કૃતિ, પદ્યબદ્ધ રચના

**છંદ-રાગ** (છન્દ) પું. [સં.] લોભ, લાલચ

**છંદ(-દો)-વિદ્યા** (છન્દ,--દો-) સ્ત્રી. [સં. छन्दो-विद्या], **છંદ(-દઃ-)-શાસ્ત્ર** (છન્દ-, --દ-) ન. [સં. छन्दःशास्त्र] છંદોનું શાસ્ત્ર, પિંગળ-શાસ્ત્ર [જ્ઞાતા વિદ્વાન

**છંદ(-દઃ)શાસ્ત્રી** (છન્દ-,--દઃ-) પું. [સં. छन्दःशास्त्री] છંદઃશાસ્ત્રનો

**છંદ(-દઃ-)-સૂત્ર** (છન્દ-,--દઃ-) ન. [સં. छन्दस्-सूत्र] વૈદિક તેમજ પછી વિકસેલા છંદો-વૃત્તોનાં લક્ષણોનો ખ્યાલ આપતો સંસ્કૃત સૂત્રગ્રંથ (વેદનાં છ અંગોમાંનું એક)

**છંદી** (છન્દી) વિ. [સં., પું.], **-દીલું** (છન્દીલું) વિ. [સં. छन्द + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] લતવાળું, લતિયું, વ્યસની. (૨) મોજી, શોખીન [ઇચ્છા પ્રમાણે ચાલનાર

**છંદું** (છન્દું) વિ. [સં. छन्द + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] [બીજાની

**છંદોગ** (છન્દોગ) પું. [સં.] સામવેદનો ગાયક બ્રાહ્મણ, સામવેદી બ્રાહ્મણ [લગતું ગણિત. (પિં.)

**છંદો-ગણિત** (છન્દો-) ન. [સં.] છંદોના અક્ષરોની સંખ્યાને

**છંદો-જ્ઞાન** (છન્દો-) ન. [સં.] છંદઃશાસ્ત્રનું જ્ઞાન, છંદોની સમઝ

**છંદો-બદ્ધ** (છન્દો-) જુઓ 'છંદ-બદ્ધ.'

**છંદો-ભંગ** (ભઙ્ગ) જુઓ 'છંદ-ભંગ.'

**છંદોવતી** (છન્દો-) વિ., સ્ત્રી. [સં.] સંગીતની ૨૨ શ્રુતિઓમાંની ચોથી શ્રુતિ. (સંગીત.)

**છંદો-વિચિતિ** (છન્દો-) સ્ત્રી. [સં.] છંદોનો સમૂહ

**છંવડું** ન. ટાઢા ભાતનું વડાંના આકારનું કરેલું મૂઠિયું

**છઃ** કે. પ્ર. [રવા.] 'છઃ' એવો ઉદ્‌ગાર–અનિચ્છા તિરસ્કાર વગેરે બતાવનારો [નશો, કેફ

**છાક**[૧](-કો) પું. [જુઓ 'છકવું.'] તોર, મિજાજ. (૨) (લા.)

**છાક**[૨] સ્ત્રી. [મજ.] ગોવાળનું ભાથું. (પુષ્ટિ.)

**છાક**[૩] (-ક્ય) સ્ત્રી. સડા કે કોહવાણની ગંધ

**છાકટ(-ડું)** વિ. [રવા.] દારૂ પી મદાંધ બનેલું. (૨) ઉચ્છૃંખલ. (૩) નિર્લજ્જ, બેશરમ. (૪) વ્યભિચારી

**છાકટ-છરૂર** (-રચ) સ્ત્રી. એ નામની એક રમત

**છાક(-ગ)ટાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છાક(-ગ)ટું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] છાકટાપણું

**છાક(-ગ)ડું** જુઓ 'છાકટ.'

**છાકડી** સ્ત્રી. તલની એક જાત

**છાકમ-છોળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] પુષ્કળતા, રેલમછેલ, છત

**છાકો** જુઓ 'છાક.[૧]' [(૩) (લા.) નશો, કેફ

**છાકોટો** પું. [રવા.] હાકોટો, હાકલ. (૨) અહંકાર, ગર્વ.

**છાગ** પું. [સં.] બકરો, બોકડો

**છાગટાઈ** જુઓ 'છાકટાઈ.'

**છાગડું** જુઓ 'છાકટ.' [બકરાનું ચામડું

**છાગડું(-ડું)** ન. [સં. छाग + ગુ. 'ડું'–'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**છાગર** (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છાગી' દ્વારા.] બકરી
**છાગરું** જુઓ 'છાગડું.'
**છાગલ(-ળ)**1 પું. [સં.] બકરો, બોકડો
**છાગલ(-ળ)**2 (-લ્ય,-ળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છાગ' દ્વારા.] (બકરાના) ચામડાની બોખ, મસક
**છાગળિયું**1 વિ. [જુઓ 'છાગોળ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) ધાંધલિયું. (૨) ઉડાઉ ['છાગલ.2'
**છાગળિયું**2 ન. [જુઓ 'છાગળ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ
**છાગળિયો** પું. [જુઓ 'છાગળિયું.2'] (લા.) ફાટવાળી ઘૂઘરી
**છાગિકા, છાગી** સ્ત્રી. [સં.] બકરી, છારી
**છાગોળવું** સ. ક્રિ. વલોવવું. છાગોળાવું કર્મણિ., ક્રિ. છાગોળાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**છાગોળાવવું, છાગોળાવું** જુઓ 'છાગોળવું'માં
**છાગોળો** પું. [રવા.] ઘાસની ગોળીમાંનો રવૈયો ઘરડકો અને છાસનો ઉછાળો
**છાછર**1(-રું) વિ. છીછરું
**છાછર**2 (-રચ) સ્ત્રી. છીછરી થાળી કે તાસક
**છાછર**3 (-રચ) સ્ત્રી. [રવા.] 'છરર' એવા અવાજથી ફેંકાવું એ
**છાછર-છલસું** વિ. [જુઓ 'છાછર1' + 'છલવું' + ગુ. 'યુ' ભૂ. કૃ.] ઊંડું નહિ તેવું, છીછરું
**છાછર-પેટું** વિ. [જુઓ 'છાછર1' + 'પેટ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] છીછરા પેટવાળું. (૨).(લા.) છાની વાત ખુલ્લી કરી નાખનારું
**છાછર-વેદિયું** વિ. [જુઓ 'છાછર1' + 'વેદિયું.'] (લા.) વધુ પડતું ચબાવલું, ચાગલું, ચાંપલું
**છાછરું** જુઓ 'છાછર.'
**છાજ** ન. [સં. छाद्य > પ્રા. छज्ज] છાપરાની વળીઓ ખાપ વગેરેની માંડણી,—ઝૂંપડામાં ઘાસપાલાની માંડણી. (૨) અભરાઈ, કાંધી
**છાજણ** ન. [જુઓ 'છાજવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] છાજવાની ક્રિયા, છાજવું એ. (૨) જુઓ 'છાજ.'
**છાજલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છાજ' + ગુ. 'લી' સ્વાર્થે સ્ત્રી. ત. પ્ર.] ઉપરની અગાસી. (૨) બારી બારણા ઉપરથી તાપ ન આવે એ માટેની આવરણ-યોજના. (૩) અભરાઈ, કાંધી
**છાજવું**1 સ. ક્રિ. [સં. छाद- > પ્રા. छज्ज-] છાપરાના રૂપમાં વળીઓ ખાપ વગેરેની રચનાથી ઢાંકવું. છજાવું કર્મણિ., ક્રિ. છજાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**છાજવું**2 અ. ક્રિ. [દે. પ્રા. छज्ज-] શોભવું, અજળગતું. (૨) યોગ્ય લાગવું [શોભીતું કરેલું
**છાજિત** વિ. [જુઓ 'છાજવું2' + સં. इत કૃ. પ્ર.] છાજેલું,
**છાજિયું** ન. મરનારની પાછળ બે હાથના પંજા છાતીએ ઠોકવાની ક્રિયા, કૂટણું. [-યાં ઊપડવાં (રૂ. પ્ર.) ક્લેશ શરૂ થવો. -યાં લેવાં (રૂ. પ્ર.) હાય-વરાળ કાઢવી]
**છાજું** ન. [જુઓ छाद्यक- > પ્રા. छज्जअ-] છાજ નાખી કરેલું એકઢાળિયું [લાદેલો ભાર
**છાટ** (-ટચ) સ્ત્રી. લાંબી સાંકડી શિલા. (૨) બળદ ઉપર
**છાટક-છૂટક** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'છૂટક,'-દ્વિર્ભાવ.] છૂટું છૂટું અને થોડું થોડું
**છાટણજી** પું. [જુઓ 'છાંટવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર. + 'જી' માનવાચક] (લા.) ડંફાસ મારનારો, તડાકા મારનારો આદમી
**છાટલું** ન. [જુઓ 'છાટ' દ્વારા.] (લા.) જમીન ઉપર પથરાતી નાની નાની વનસ્પતિના ફેલાવાનો આકાર, ભોથું, ઘૂમડું
**છાટું** ન. ઓરણીના ચલમ-ઘાટના સાધનમાંનો ઉપરનો ગોળાકાર (જેમાં બીજની મૂઠી ઓરવામાં આવે છે.)
**છાટો** પું. [જુઓ 'છાટ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] પથ્થરની મોટી છાટ
**છાડાછડી** સ્ત્રી. નાડાછડી, નાડું
**છાડું** ન. કપચું. (૨) જુઓ 'ચાડું.'
**છાડો** પું. વાંક, ગુનો, દોષ
**છાણ** ન. [સં. छगण > પ્રા. छाण, પ્રા. તત્સમ] ગાય-ભેંસ-બળદ-પાડાનો મળ, ગોબર. [૰ કરવું (રૂ. પ્ર.) પોદળો કરવો. ૰ દેવું (રૂ. પ્ર.) અભોટ કે પોતનું કરવું. (૨) ભીંત લીંપવી. ૰ પૂંજવું, ૰ મેળવું (રૂ. પ્ર.) છાણ એકઠું કરવું. ૰પૂંજો કરવો (રૂ. પ્ર.) ગમાણમાંથી છાણ અને ઓગઠ દૂર કરી એ સ્વચ્છ કરવી. ૰માં તલ(-ર)વાર મારવી (રૂ. પ્ર.) બહાદુરીની માત્ર વાતો કરવી. ૰ હોવું (રૂ. પ્ર.) આર્થિક કે શારીરિક શક્તિ હોવી] [જનારી સ્ત્રી
**છાણ-ફેર** (-રચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'છાણ' દ્વારા.] છાણ મેળવા
**છાણ છીતરું(-લું)** વિ. [જુઓ 'છાણ' દ્વારા.] ગંદું, ગોબરું
**છાણ-પૂંજો** પું. [જુઓ 'છાણ' + 'પૂંજો.'] છાણ અને ખાતાં બચેલી ઓગઠનો સમૂહ. (૨) (લા.) વાસીદું (ઢોરનું)
**છાણ-ભક્ષણ** ન. [જુઓ 'છાણ' + સં.] છાણ ખાઈ રહેવાનું એક વ્રત કે તપ (એ 'બાલ-તપ' અને તેથી વર્જ્ય.) (જૈન.)
**છાણવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. छाणण ન., એના મૂળમાંનો ધાતુ छाण તત્સમ] (પ્રવાહીને) ગાળવું. (૨) ચાળવું. (૩) (લા.) તપાસવું. છણાવું2 કર્મણિ., ક્રિ. છણાવવું2 પ્રે. સ. ક્રિ.
**છાણાછાણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છાણવું,'-દ્વિર્ભાવ.] (લા.) બારીકીથી તપાસવાની ક્રિયા
**છાણિયું** વિ. [જુઓ 'છાણ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] છાણને લગતું, છાણનું, છાણમાંથી બનેલું. (૨) (લા.) છાણ જેવું પોચું. [૰ ખાતર (રૂ. પ્ર.) જેમાં મુખ્ય છાણ છે તેવું ખાતર]
**છાણું** વિ. [જુઓ 'છાણ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] સુકાઈ ગયેલું છાણનું પોચકું, અડાયું (છાણું). (૨) હાથથી થાપી સૂકવેલું છાણનું ચકરડું. [-ણાં થાપવાં (રૂ. પ્ર.) વાણીથી પજવણી કરવી, સંતાપવું. -ણાં ભાંગવાં (રૂ. પ્ર.) અકરાંતિયા થઈ ખાવું. -ણાં વણવાં (રૂ. પ્ર.) છાણાં થાપવાં. -ણાં વીણવાં (રૂ. પ્ર.) જંગલમાં સૂકાં અડાયાં એકઠાં કરવાં. -ણાં સંકોરવાં (-સઙ્કોરવાં) (રૂ. પ્ર.) તપ કરવામાં મદદ કરવી. (૨) ઝઘડો કરાવવો, ઉશ્કેરવું. ૰ સુકાવું (રૂ. પ્ર.) મરણ પામવું. -ણે વીંછી ચઢા(-ઢા)વવો (રૂ. પ્ર.) એક ઉપાધિમાં બીજીનો ઉમેરો કરવો]
**છાણોડું** ન. [જુઓ 'છાણ' + ગુ. 'ઓડું' ત. પ્ર.] ગમાણમાંની છાણમાં રગદોળાયેલી ઓગઠ [(તિરસ્કારમાં)
**છાતડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છાતી' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] છાતી
**છાતરક** (-કચ) સ્ત્રી. વેગ, ગતિ. (૨) ફાળ, ફલાંગ, છલાંગ. (૩) ઘોડાની એક પ્રકારની દોડ
**છાતરવું** સ. ક્રિ. ખેંચી બહાર લાવવું, ખેંચી કાઢવું. છતરાવું

કર્મણિ., ક્રિ. છતરાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**છાતરા** પું., બ. વ. છાટલું, ભોથું [છાતી. (પદ્યમાં.)

**છાતલડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છાતડી' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે મધ્યગ]

**છાતલા** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ, દુધેલી

**છાતવાર** પું. [જુઓ 'છત.'] મંડપ, માંડવો. (૨) ઘર

**છાતળી** સ્ત્રી. ગળીની એક જાત (છોડ)

**છાતળો** પું. સરપંખાનો એક પ્રકાર (છોડ)

**છાતિયાળ, -ળું** વિ. [જુઓ 'છાતી' + ગુ. 'આળ,-ળું' ત. પ્ર.] (લા.) છાતીવાળું, હિંમતવાળું

**છાતી** સ્ત્રી. શરીરની હૃદય અને ફેફસાંની ઉપર આગળનાં પાંસળાં ઉપરની સપાટી. (૨) (લા.) હૈયું. (૩) હિંમત. (૪) શક્તિ, તાકાત. [**૦ઉપર બેસવું** (-ઉપરય બેસવું) (રૂ.પ્ર.) સામે બેસી કામ કઢાવવું. **૦ ઉપર મૂકવું** (-ઉપરય-) (રૂ.પ્ર.) તદ્દન સામે ધરી દેવું (તિરસ્કાર કે અરુચિથી). **૦ ઉપર હાથ મૂકવો** (-ઉપરય-) (રૂ. પ્ર.) હિંમત આપવી. (૨) મક્કમપણું બતાવવું. **૦ ઊગવી** (રૂ.પ્ર.) સ્ત્રીને યૌવન આવવું. **૦ ઊછળવી** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ હરખ વ્યક્ત થવો. **૦ ઊડી જવી** (રૂ. પ્ર.) જીવ ગભરાવો, વ્યાકુળ થવું. **૦ ઊપડવી** (રૂ. પ્ર.) સ્ત્રીનો યુવાવસ્થાનો આરંભ થવો. **૦ ઊભરાવી** (રૂ. પ્ર.) આનંદનો ઊભરો આવવો. (૨) શોકથી વિલાપ કરવો. **૦ ઊંચી થવી** (રૂ. પ્ર.) સંતોષ થવો. (૨) ખુશ થવું. (૩) મગરૂર થવું. **૦એ ચાંપવું** (છાતિયે-) (રૂ. પ્ર.) ધારણા આપવી, દિલાસો આપવો. (૨) વહાલું કરવું. **૦એ છાતી** (છાતિયે-) (રૂ.પ્ર.) સામાસામી. **૦એ ડાધ** (છાતિયે-) (રૂ. પ્ર.) દુભવવું. **૦એ ધરવું** (છાતિયે-) (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'છાતીએ ચાંપવું.' **૦એ પાણી** (છાતિયે-) (રૂ. પ્ર.) પૂરી હિંમત. **૦એ બાંધવું** (છાતિયે-) (રૂ. પ્ર.) કબજે લેવું કે રાખવું (તિરસ્કારમાં). **૦એ લગાડવું** (છાતિયે-) (રૂ. પ્ર.) પ્રેમ બતાવવો. **૦એ વળગાડવું** (છાતિયે-) (રૂ, પ્ર.) પ્રેમ બતાવવો. (૨) ભારરૂપ થાય એમ સોંપવું. **૦એ હાથ દેવો, ૦એ હાથ મૂકવો** (છાતિયે-) (રૂ. પ્ર.) ખાતરી કે વિશ્વાસ આપવાં. **૦ કાઢીને ચાલવું** (રૂ. પ્ર.) મિજાજથી ચાલવું, રોફમાં ચાલવું. (૨) કોઈથી બીધા વિના હિંમતથી આગળ વધવું. **૦ કૂટવી** (રૂ.પ્ર.) પશ્ચાત્તાપ કરવો. **૦ ખાલી કરવી** (રૂ. પ્ર.) દુઃખ કહી બતાવવું. **૦ ખોલીને** (રૂ. પ્ર.) મનની મોકળાશથી. **૦ ચઢ(-ઢ)વી** (રૂ. પ્ર.) સ્તનમાં બહુ ધાવણ ભરાવું. **૦ ચલાવવી** (રૂ. પ્ર.) હિંમત કરવી. **૦ ચાલવી** (રૂ. પ્ર.) હિંમત થવી **૦ ચિરાવી, ૦ ચિરાઈ જવી** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ જ દુઃખ થવું. **૦ જલવી, ૦ બળવી** (રૂ. પ્ર.) દુઃખ થવું. **૦ ટાઢી કરવી, ૦ ઠંડી કરવી** (-ઠણ્ડી-) (રૂ. પ્ર.) સંતોષ આપવો. **૦ ટાઢી થવી, ૦ ઠરવી, ૦ ઠંડી થવી** (-ઠણ્ડી-) (રૂ. પ્ર.) સંતોષ થવો. **૦ ટાઢી હોવી, ૦ ઠંડી હોવી** (-ઠણ્ડી-) (રૂ. પ્ર.) હૈયે તદ્દન નિરાંત હોવી. **૦ ઠાલવવી** (રૂ. પ્ર.) મનનું દુઃખ કહી બતાવવું. **૦ ઠોકવી** (રૂ. પ્ર.) પૂરો આત્મ વિશ્વાસ બતાવવો. **૦ ઠોકીને** (રૂ. પ્ર.) પૂરા આત્મવિશ્વાસથી, પૂરી મનની દૃઢતાથી, પૂરી ખાતરીથી. **૦તળે રાખવું** (રૂ. પ્ર.) પાકી દેખરેખ નીચે રાખવું. **૦ તોડવી** (રૂ.પ્ર.) સખત વૈતરું કરવું. **૦ તોડીને** (રૂ. પ્ર.) ભારે શ્રમપૂર્વક. **૦ થાબડવી** (રૂ. પ્ર.) હિંમત આપવી. (૨) ઉત્સાહિત કરવું. **૦ દબાવવી** (રૂ. પ્ર.) ધવરાવવું. (૨) સકંજામાં લેવું, સપડાવવું. **૦ દેવી** (રૂ. પ્ર.) (બાળકને) ધવડાવવું. **૦ ધરકવી** (રૂ. પ્ર.) ભયથી થરથરી ઊઠવું. **૦નું આખું, ૦નું કડણ, ૦નું ધાડું** (રૂ. પ્ર.) હિંમતવાળું. (૨) આત્મબળવાળું. **૦નો ઘા** (રૂ. પ્ર.) મનને પ્રબળ દુઃખ આપે એવો બોલ કે પ્રસંગ. **૦ પત્થ(-થ્થ)રની કરવી** (રૂ. પ્ર.) દુઃખ સહન કરવા હૃદયને કઠણ રાખવું. **૦ પત્થ(-થ્થ)રની હોવી** (રૂ. પ્ર.) હૃદય કઠણ હોવું (દુઃખની સામે ટકી રહેવા). **૦પર પત્થ(-થ્થ)ર મૂકવો** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ સહન કરવું. **૦ પર બેસવું** (-બેસવું) (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'છાતી ઉપર બેસવું.' **૦ પર રાખવું** (રૂ. પ્ર.) લેશ પણ દુઃખ ન થાય એમ સાચવવું. **૦ પર હાથ દેવો (કે મૂકવો)** (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'છાતીએ હાથ મૂકવો.' **૦ પીગળવી** (રૂ. પ્ર.) દયા કે સહાનુભૂતિની લાગણી થવી. **૦ફાટ રડવું** (રૂ. પ્ર.) ભારે કલ્પાંત કરવું. **૦ ફાટવી, ૦ ફાટી જવી** (રૂ. પ્ર.) ભારે શોક થવો. (૨) આશ્ચર્ય થવું. **૦ ફુલાવવી** (રૂ. પ્ર.) અભિમાન કરવું, ગર્વ કરવો. (૨) આનંદ વ્યક્ત કરવો. **૦ ફૂટવી** (રૂ. પ્ર.) સ્ત્રીને યૌવન આવવું. **૦ ફૂલવી** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ આનંદ થવો. **૦ બળવી** (રૂ. પ્ર.) મનદુઃખ થવું. **૦ બાળવી** (રૂ. પ્ર.) મનમાં દુઃખ કરવું. **૦ બેસવી** (-બેસવી), **૦ બેસી જવી.** (-બેસી-), **૦ ભાંગવી, ૦ ભાંગી પડવી** (રૂ. પ્ર.) નાહિંમત થવું. **૦ ભરાઈ આવવી** (રૂ. પ્ર.) મનમાં દુઃખની લાગણી ઊભરાવી. (૨) રડી પડવું. **૦માં ઘાલવું** (રૂ. પ્ર.) હિંમત આપવી. (૨) વહાલ બતાવવું. **૦ સરસું રાખવું** (રૂ. પ્ર.) વીલું ન મૂકવું, સંભાળી રાખવું. **૦ હાથ ન રહેવી** (-હાથ્ય ન રૅઃવી) (રૂ.પ્ર.) પોકેપોક મૂકી રડવું. **કડણ છાતી** (રૂ. પ્ર.) મનની દૃઢતા, પ્રબળ હિંમત. **કાચી-પોચી છાતી** (રૂ. પ્ર.) ઢીલું હૈયું, નિર્બળ મન. **ટાઢી છાતી** (રૂ. પ્ર.) નિરાંત. **વજ્રની છાતી** (રૂ. પ્ર.) દુઃખો સહન કરવાની પ્રકૃતિ]

**છાતી-કઢું** વિ. [જુઓ 'છાતી' + 'કાઢવું' + ગુ. 'ઉ'' કૃ. પ્ર.] (લા.) છાતી કાઢીને ચાલનારું, ભારે હિંમતવાળું

**છાતી-ખરું** વિ. [જુઓ 'છાતી' + 'ખરું.'] (લા.) પ્રબળ વિચારનું, મક્કમ વિચારનું

**છાતી-ચલું** વિ. [જુઓ 'છાતી' + 'ચાલવું' + ગુ. 'ઉ'' કૃ.પ્ર.] (લા.) સાહસિક, હિંમતવાળું

**છાતી-ઝલ** વિ. [જુઓ 'છાતી' + 'ઝલાવું'] (લા.) હિંમત વિનાનું, બીકણ [કરાવે તેવું (કામ વગેરે)

**છાતી-તોડ** વિ. [જુઓ 'છાતી' + 'તોડવું.'] ભારે મહેનત

**છાતી-દાર** વિ. [જુઓ 'છાતી' + ફા. પ્રત્યય] (લા.) છાતી વાળું, હિંમતવાળું [તેટલી ઊંડાઈનું

**છાતી-પૂર** વિ. [જુઓ 'છાતી' + 'પૂરવું.'] છાતી સુધી પહોંચે

**છાતી-ફાટ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'છાતી' + 'ફાટવું.'] (લા.) હૃદયના પૂરા દુઃખથી ['છાતીદાર.'

**છાતી-બળિયું** વિ. [જુઓ 'છાતી' + 'બળિયું.'] (લા.) જુઓ

**છાતી-બૂડ** વિ. [જુઓ 'છાતી' + 'બૂડવું.'] જુઓ 'છાતી-પૂર.'

**છાતી-ભેર** (-રય) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'છાતી' + 'ભરવું.'] છાતી જમીનને અડકે એ રીતે (ઘસરી કે સરકીને નીકળવા.) (૨) (લા.) હૃદયબળથી, હિંમતથી

**છાતી-સમાણું**, **છાતી-સમું** વિ. [જુઓ 'છાતી' + 'સમાણું' –'સમું.'] જુઓ 'છાતી-પૂર.'

**છાતી-સરસું** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'છાતી' + 'સરસું.'] છાતીની સાથે લગોલગ રહે એમ

**છાત્ર** પુ. [સં.] વિદ્યાર્થી, નિશાળિયો

**છાત્ર-જીવન** ન. [સં.] વિદ્યાર્થી-જીવન [ગૃહ-પતિ

**છાત્ર-પાલ** પું. [સં.] છાત્રાલયની દેખરેખ રાખનાર પુરુષ,

**છાત્ર-પાલિકા** સ્ત્રી. [સં.] છાત્રાલયની દેખરેખ રાખનાર સ્ત્રી, ગૃહમાતા, 'લૅડી-સુપરિન્ટેન્ડન્ટ'

**છાત્ર-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] વિદ્યાર્થીને અભ્યાસકાળ દરમ્યાન અપાતી સહાયક રકમ, શિષ્ય-વૃત્તિ, 'સ્કૉલર-શિપ'

**છાત્ર-સેના** સ્ત્રી. [સં.] વિદ્યાર્થીઓનું સૈન્ય, 'કૅડેટ કૉર્પ્સ'

**છાત્ર-સૈનિક** પું. [સં.] લશ્કરી વિદ્યાર્થી, 'કૅડેટ'

**છાત્રા** સ્ત્રી. [સં.] વિદ્યાર્થિની

**છાત્રાલય** ન. [સં. छात्र + आ-लय પું., ન.], **છાત્રાવાસ** પું. [+ સં. आ-वास] છાત્રોને અભ્યાસકાળ દરમ્યાન રહેવાનું મકાન, વિદ્યાર્થી-ગૃહ, 'બૉર્ડિંગ,' 'હૉસ્ટેલ' [ઢાંકણ

**છાદન** ન. [સં.] પાથરણું, આચ્છાદન, ઓછાડ. (૨) આવરણ,

**છાદિત** વિ. [સં.] આચ્છાદિત, પાથરેલું. (૨) ઢાંકેલું

**છાદ્મિક** વિ. [સં.] કપટ કરનારું, કપટી. (૨) બહુરૂપી. (૩) (લા.) પાખંડવાદી

**છાદ્ય** ન. [સં.] જુઓ 'છાદન.' (૨) જુઓ 'છાજ.'

**છાન-ગપટિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'છાનું' + 'ગપાટો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **છાન-ગપતિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'છાનું' + સં. गुप्तના 'ગપત'ને ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] છાની છાની વાતો [એ નામની એક રમત

**છાન-ગપતિયું** ન. [જુઓ 'છાનગપતિયાં.'] (લા.) છોકરીઓની

**છાન-છુપતિયો**, **છાન-છુપાયો**, પું. [જુઓ 'છાનું' + 'છૂપવું' – 'છૂપું' + ગુ. 'ઇયું' 'આયો' ત. પ્ર.] (લા.) એ નામની ઉત્તર ગુજરાતની એક રમત

**છાનવું** સ. ક્રિ. (વસ્તુઓનું) અલગ અલગ તારવવું. **છનાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **છનાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**છાનાછાની** સ્ત્રી. [જુઓ 'છાનું,' –દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] વાતને છાની રાખવી એ. (૨) ક્રિ. વિ. વાત છાની રહે એમ

**છાનું** વિ. [સં. छन्नक- > પ્રા. छन्नअ-] ઢાંકેલું, છુપાવેલું, સંતાડેલું. (૨) ખાનગી, કોઈ ન જાણે તેવું. (૩) રોતું બંધ રહેલું. [-ની છરી (રૂ. પ્ર.) દગાબાજ માણસ. -ની છિનાળ (-ળ્ય) (રૂ. પ્ર.) ખાનગી રીતે જારકર્મ કરનારી સ્ત્રી. ૦ છિનાળ (રૂ. પ્ર.) ગુપ્ત રીતે વ્યભિચાર કરનારું. ૦ રહેવું (-રે:વું) (રૂ. પ્ર.) રડતાં કે બોલતાં બંધ રહેવું. ૦ રાખવું (રૂ. પ્ર.) રડતા કે બોલતાને બંધ કરાવવું] [હોય તેવું

**છાનું-છતું** વિ. [જુઓ 'છાનું' + 'છતું.'] ગુપ્ત હોય કે પ્રગટ

**છાનું-છપતું(-નું)** વિ. [જુઓ 'છાનું' + 'છપવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.], **છાનું-છીપું** વિ. [જુઓ 'છાનું' + 'છીપવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] કોઈ ન જાણે તે રીતનું

**છાનું-છેબકું** ન. [જુઓ 'છાનું' દ્વારા.] છાનું કૃત્ય, છાનું કામ

**છાનું-માનું** વિ. [જુઓ 'છાનું' + સં. मनक- > પ્રા. मन्नअ-] તદ્દન ઢંકાઈ રહ્યું હોય તે રીતે, તદ્દન ગુપ્ત, છાનું-છપતું. (૨) ક્રિ. વિ. ચુપચૂપ

**છાને-માને** ક્રિ. વિ. [+ બંને શબ્દને ગુ. 'એ' ત્રી વિ., પ્ર.] તદ્દન છુપાઈને. (૨) ચુપચૂપ

**છાનું-મૂનું** વિ. [જુઓ 'છાનું' + સં. मौन દ્વારા] તદ્દન બોલ્યા વિના ગુપ્ત રીતનું, છાનું-માનું. (૨) ક્રિ. વિ. ચુપચૂપ

**છાપ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છાપવું.'] એક વસ્તુ બીજી વસ્તુ ઉપર દબાવતાં ઊઠતી પ્રતિકૃતિ, બીબાં કે સિક્કાની પ્રતિકૃતિ, 'પ્રિન્ટ.' (૨) મુદ્રાની પ્રતિકૃતિ (કાગળ કે શરીર ઉપર પડાતી), 'ઇમ્પ્રેશન' (દ. બા.) (૩) પદો કીર્તનો વગેરેમાં (મોટે ભાગે અંતભાગમાં) કર્તાને હાથે સૂચવવામાં આવતું પોતાનું નામ. (૪) તસવીર. (૫) (લા.) (સારી કે નરસી) ખ્યાતિ કે પ્રસિદ્ધિ. (૬) માનસ ઉપર થતી સામાની અસર. (૭) પતંગની ગોથ. [૦ આવવી, ૦ ઊઠવી (રૂ. પ્ર.) છપાઈ સ્પષ્ટ થવી. ૦ ખાવી (રૂ. પ્ર.) પતંગનું નીચે પડી આવવું. ૦ પડવી, ૦ બેસવી (-બૅસવી) (રૂ. પ્ર.) (સારી કે નરસી) અસર થવી. ૦ પાડવી, ૦ બેસાડવી (-બૅસાડવી) (રૂ. પ્ર.) સામા ઉપર સારી અસર પડે એમ કરવું. ૦ મારવી (રૂ.પ્ર.) સિક્કા વગેરેની કાગળ વગેરે ઉપર છાપ લગાવવી]

**છાપ-કલા(-ળા)** સ્ત્રી. [+ સં.] છાપવાની રંગારાની તેમજ છાપખાનાંમાંની કળા

**છાપ-કામ** ન. [+ જુઓ 'કામ.'] રંગારાનું કે છાપખાનાં (લિથો વગેરે સહિત)નું મુદ્રણ-કામ

**છાપ-કાંટો** પું. [જુઓ 'છાપ' + 'કાંટો.] સિક્કાનું મહોરું અને પાછલો ભાગ (અંગ્રેજી રાજ્યના આરંભમાં પૈસા પાછળ 'ત્રાજવું' આવતું ત્યારથી)

**છાપકો** પું. છોકરો. (૨) ગુલામ

**છાપ-ખાઉ** વિ. [જુઓ 'છાપ' + 'ખાવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] જમીન ઉપર ગોથ ખાઈને નીચે આવનારું (પતંગ)

**છાપખાન(-ના)-દાર** વિ., પું. [જુઓ 'છાપ-ખાનું' + ફા. પ્રત્યય.] છાપખાનાનો માલિક

**છાપ-ખાનું** ન. [જુઓ 'છાપ' + 'ખાનું.'] જ્યાં અક્ષરોનાં બીબાં(એ મૅાનો-ટાઇપનાં કે લાઇનો-ટાઇપનાં સળંગ લીટીનાં પણ)થી જ્યાં છાપકામ થાય છે તે મકાન, મુદ્રણાલય, 'પ્રિન્ટરી,' 'પ્રિન્ટિંગ-પ્રેસ'

**છાપ-ગર** વિ., પું. [જુઓ 'છાપ' + ફા. પ્રત્યય.] છાપખાનામાં કે રંગારાને ત્યાં છાપ પાડવાનું કામ કરનાર કારીગર, 'પ્રિન્ટર'

**છાપટ** (-ટય) સ્ત્રી. [રવા.] પાણીની ઝાલક

**છાપણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છાપવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] હાંસડી બનાવતી વેળા ભાત ઉઠાવવા માટે વપરાતું સાધન

**છાપણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છાપવું + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] છાપ

**છાપત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છાપવું' દ્વારા.] (લા.) શાખ, આબરૂ, છાપ

**છાપ-દોષ** પું. [જુઓ 'છાપ' + સં.], **છાપ-ભૂલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ભૂલ.'] બીબાં ગોઠવાતાં રહી ગયેલી ભૂલ કે ભૂલો, 'પ્રિન્ટર્સ ડેવિલ'

**છાપર¹** જુઓ 'છાપરું.'

**છાપ(-પો)ર²** (-રચ) સ્ત્રી. વાટકાના કામ માટે વપરાતી પથ્થરની ઘડેલી ઠગડી

**છાપરિયું** વિ. [જુએો 'છાપરું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] છાપરાને લગતું. (૨) છાપરું બાંધી એમાં રહેનારું

**છાપરિયો** વિ., પું. [જુએો 'છાપરિયું.'] (લા.) છાપરા-ઘાટની (ભાવનગરી) પાઘડી) તૈયાર કરનારો યા પહેરનારો માણસ

**છાપરી** સ્ત્રી. [જુએો 'છાપરું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું એકઢાળિયું છાપરું (૨) છાપરીના ઘાટની કોઠીનાર બાજુ થતી એક દરિયાઈ માછલી. [૦ બાંધવી (રૂ. પ્ર.) ગોથ ન ખાય એ માટે પતંગને ઉપરની એક ઊંચે રહેતી બાજુની કમાનમાં ચીંથરું બાંધવું]

**છાપરું** ન. [દે. પ્રા. છિપ્પીર ઘાસ., એનું થતું હતું તેથી] (લા.) મકાન ઉપર એક ઢાળનું કે બે ઢાળનું વળી વંજી ઉપર નળિયાં કે ઘાસપાલો નાખી અથવા પતરાં નાખી કરવામાં આવતું ઢાંકણ. (૨) છાપરાવાળું મકાન, ખોરડું. [-રાં કૂદવાં કે ઠેકવાં) (રૂ. પ્ર.) હદપાર આનંદ બતાવવો. (૨) નિરંકુશ બની ફરવું. ૦ ઉકેલવું (રૂ. પ્ર.) છાજ બદલવા નળિયાં બદલવાં. ૦ વધવું (રૂ. પ્ર.) માથાના મોવાળા વધવા. -રે ચઢ(-ઢ)વું (રૂ. પ્ર.) લોકમાં નિંદાવું. (૨) ગર્વ કરવો. -રે ચઢા(-ઢા)વવું (રૂ. પ્ર.) ખુશામતથી મોઢું બનાવવું, માન આપવું. -રે ચડી(-ઢી)ને (રૂ. પ્ર.) સૌ જાણે એ રીતની જાહેરાતથી. -રે બેસવું (-બૅસવું) (રૂ. પ્ર.) મોટાઈવાળા થવું]

**છાપવું** સ. ક્રિ. કાગળ વસ્ત્ર શરીર વગેરે ઉપર બીબાંથી પ્રતિકૃતિ પાડવી. (૨) નકલ કરવી (ખત દસ્તાવેજ વગેરેની). (૩) છાપી-છપાવીને પ્રસિદ્ધ કરવું. [છાપી નાખ(-નાં)ખવું (રૂ.પ્ર.) ફજેતી કરવી. છાપેલ કાટલું (રૂ. પ્ર.) ખંધું માણસ. (૨) નઠારા તરીકે જાણીતું માણસ] છપાવું કર્મણિ., ક્રિ. છપાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**છાપા-ખરડો** પું. [જુએો 'છાપું¹' + 'ખરડો.'] વર્તમાન-પત્રમાં છપાવવા માટેનો મુસદ્દો. (૨) છેલ્લી છાપ લીધા પહેલાંની ભૂલ સુધારવા માટેની છાપનો કાગળ, 'પ્રૂફ્સ'

**છાપા-ખાનું** ન. [જુએો 'છાપું¹' + 'ખાનું.'] વર્તમાન પત્રનું કાર્યાલય

**છાપા-જોગું** વિ. [જુએો 'છાપું¹' + 'જોગ' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] વર્તમાનપત્રમાં છપાવવાના ઉદ્દેશનું, 'પ્રેસ-નોટ'ને લગતું

**છાપા-દાવ** પું. [જુએો 'છાપો' + 'દાવ.'] (લા.) એ નામની એક રમત, અરીસો-મરીસો

**છાપા-માર** વિ., પું. [જુએો 'છાપો' + 'મારવું.'] છુપાઈ ને અચાનક હુમલો કરનાર, 'ગેરિલા'

**છાપાશાહી** વિ. [જુએો 'છાપું¹' + 'શાહ' + ફા. 'ઈ' પ્ર.] છાપાને લગતું, વર્તમાનપત્રને લગતું. (૨) સ્ત્રી. વર્તમાનપત્રોની બોલબાલા હોય તેવી પરિસ્થિતિ

**છાપાળવું** વિ. [જુએો 'છાપો' દ્વારા.] વર્તમાનપત્રની પ્રકૃતિને લગતું, 'જર્નાલિસ્ટિક' (બ. ક. ઠા.)

**છાપાં** ન., બ. વ. કમળનાં બી, કમળ-કાકડી

**છાપાંગરી** સ્ત્રી. [જુએો 'છાપું¹'–બ. વ. + ફા. 'ગર્' પ્ર. + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] છાપાં વેચવા-પહોંચાડવાનો ધંધો

**છાપાંગરો** વિ., પું. [ + ફા. 'ગર્' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] છાપાં-વેચવા-પહોંચાડવાનો ધંધો કરનાર વેપારી કે ફેરિયો

**છાપું¹** ન. [જુએો 'છાપવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] મુદ્રા કે સિક્કો. (૨) મુદ્રા કે સિક્કાની છાપ. (૩) (છપાઈને તૈયાર થયેલું હોઈ) વર્તમાન-પત્ર, '-ન્યૂસ-પેપર.' [૦ કાઢવું (રૂ.પ્ર.) વર્તમાનપત્રનું પ્રકાશન કરવું. -પે ચઢા(-ઢા)વવું (રૂ. પ્ર.) નિંદા કરવી]

**છાપું²** જુએો 'છીપું.'

**છાપો** પું. [જુએો 'છાપવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] છાપવાની ક્રિયા. (૨) જુએો 'છાપું.¹' (૩) (લા.) શત્રુ ન જાણે તે રીતે કરવામાં આવતો અચાનક હુમલો. [૦ મારવો (રૂ. પ્ર.) શત્રુ ઉપર અચાનક ચડાઈ કરવી]

**છાપોર** (-રચ) સ્ત્રી. જુએો 'છાપર.²' (૨) પથ્થરની છાટ

**છાબ** (-બ્ય) સ્ત્રી. વાંસની ચીપોની કે નાળિયેરીની પત્તીની ગૂંથેલી જરા ઊંડાણવાળી થાળી. [૦ ભરવી (રૂ. પ્ર.) લગ્ન વગેરે માંગલિક પ્રસંગે લૂગડાં તથા ઘરેણાં છાબમાં મૂકવાં]

**છાબડ** પું. [જુએો 'છાબ' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (વાંસની ચીપોનો બનાવેલો) કરંડિયો કે ટોપલો [હોય એમ

**છાબડ-છટ** ક્રિ. વિ. [રવા.] તદ્દન ખલાસ, સાવ ખાલી થયું

**છાબડાં** ન., બ. વ. [જુએો 'છાબડું.'] (ત્રાજવાનાં પલ્લાંને કારણે) ત્રાજવાં. [૦ બેસી જવાં (-બૅસી-) (રૂ. પ્ર.) જુએો 'છાબડું બેસી જવું.']

**છાબડી** સ્ત્રી. [જુએો 'છાબડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાની છાબ, છાલકી. (૨) નાનું છાબડું (ત્રાજવાનું). [૦ કરવી (રૂ. પ્ર.) મશ્કરી કરવી. ૦ કળાવવી (રૂ. પ્ર.) મરણ પાછળ બારમા મહિનામાં રખ-પાંચમને દિવસે સૌભાગ્યચિહ્નો મૂકી છાબડી બ્રાહ્મણને દાનમાં આપવી. (૨) કોઈના દુર્ગુણ ખુલ્લા પાડવા. ૦ વાળવી (રૂ. પ્ર.) સ્ત્રીના મરણ પછી પિયરિયાં તરફથી છેલ્લી ક્રિયા માટેનાં કપડાં છાબડીમાં મૂકી દાનમાં આપવાં]

**છાબડી-ઘાટ** વિ. [જુએો 'છાબડી' + સં.] છાબડીના આકારનું

**છાબડી-વાળો** વિ., પું. [જુએો 'છાબડી' + ગુ. 'વાળું' ત.પ્ર.] છાબડીમાં માલ-સામાન રાખી વેચનારો ફેરિયો

**છાબડું** ન. [જુએો 'છાબ' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (ખાસ કરીને) ત્રાજવાનું ચામડાનું ધાતુનું કે એવું પલ્લું. [૦ બેસી જવું (-બૅસી) (રૂ. પ્ર.) નિર્ધન થઈ થવું. (૨) નિષ્ફળ થવું. -ડે બેસવું (-બૅસવું) (રૂ. પ્ર.) પક્ષમાં કે મદદે જવું]

**છાય(-યે)લ** ન. સધવા વિધવા બેઉ પહેરી શકે તેવી છાપેલી ધોળી સાડી, છીદરી

**છાયા** સ્ત્રી. [સં.] ઓળો, છાંયો, છાંયડો. (૨) (લા.) છાપ. (૩) અસર, 'ટોન,' 'ઇમેઇજ' (ન. ભો.). (૪) આશ્રય, ઓથ. [૦ પડવી (રૂ. પ્ર.) અંજાઈ જવું]

**છાયા-કાવ્ય** ન. [સં.] બીજાના કાવ્યની છાયાવાળું કાવ્ય

**છાયા-કૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] ભાવાનુવાદ, સારાનુવાદ

**છાયા-ગણિત** ન. [સં.] માણસનો પડછાયો માપી એના ઉપરથી ફલાદેશ કાઢવાનું ગણિત. (જ્યો.)

**છાયા-ઘડી** સ્ત્રી. [સં. + 'ઘડી.'] સૂર્યના છાંયડાને માપી સમયનો ખ્યાલ આપતું યંત્ર, છાયા-યંત્ર

**છાયા-ચિત્ર** ન. [સં.] કૅમેરાથી લીધેલી છબી, 'ફોટોગ્રાફ.' (૨) (સિનેમામાં બતાવાતું) ચલચિત્ર. (૩) છાયા-છબી

**છાયા-છબી** સ્ત્રી. [સં. + 'છબી.'] માત્ર ધાબાના રૂપમાં આકૃતિ દોરી કરવામાં આવતું ચિત્ર [-શાસ્ત્રી.' (સંગીત.)

**છાયા-જોશી(-ષી)** પું. [સં. + જુઓ 'જોશી.'] જુઓ 'છાયા

**છાયા-દેહ** પું. [સં.] લિંગ-શરીર [(સંગીત.)

**છાયા-નટ** પું. [સં.] એ નામનો નટ રાગનો એક પ્રકાર.

**છાયાનુવાદ** પું. [સં. छाया + अनु-वाद] જુઓ 'છાયા-કૃતિ.'

**છાયા-પટ** પું. [સં.] જેના ઉપર છાયા પડે તેવો પડદો, 'સેક્ટ્રમ'

**છાયા-પુરુષ** પું. [સં.] તડકામાં ઊભા રહી પોતાનો પડછાયો જોયા પછી આકાશ તરફ જોતાં દેખાતી પોતાની પ્રતિકૃતિ

**છાયા-મગરી** સ્ત્રી. [જુઓ સં. + 'મગરી.'] એક કાલ્પનિક માછલી કે જેની છાયામાં આવનાર એનો શિકાર બને. (દયા.)

**છાયા-મૂર્તિ** સ્ત્રી. [સં.] પડછાયો

**છાયા-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] સૂર્યના ઓળા ઉપરથી સમય જાણવાનું યંત્ર. (૨) હોકા-યંત્ર [આછો રંગ

**છાયા-રંગ** (-રઙ્ગ) પું. [સં.] મુખ્ય રંગની આસપાસનો

**છાયાર્ક** પું. [સં. छाया + अर्क] વિષુવવૃત્ત ઉપર આવેલો વસંત-સંપાત સમયનો સૂર્ય (અત્યારે માર્ચની ૨૧ મીએ). (જ્યો.)

**છાયા-લગ** વિ. [સં. + જુઓ 'લાગવું.'] રાગને મનોહર બનાવવા બીજા રાગના સ્વરની છાયા અપાઈ હોય તેવું. (સંગીત.)

**છાયા-લગ્ન** ન. [સં.] શુક્ર શનિ અને સોમવારના દિવસે પોતાના શરીરની છાયા ભરતાં સાડા આઠ પગલાં થાય તે સમયનું મુહૂર્ત. (જ્યો.)

**છાયાલેખન** ન. [સં. छाया + आ-लेखन] જુઓ 'છાયા-ચિત્ર.'

**છાયા-શાસ્ત્રી** પું. [સં.] માણસની છાયા માપીને એના ઉપરથી કુંડળી કરી ફલાદેશ આપનાર જોશી, છાયા-જોશી

**છાયા-સ્વરૂપ** વિ. [સં.] છાયાની જેમ પાછળ પાછળ ચાલનારું

**છાયેલ** જુઓ 'છાયલ.'

**છાયો** પું. [સં. छाया સ્ત્રી.] છાયા, છાંયડો, ઓળો. (૨) (લા.) ભૂત વગેરેનો મનાતો વળગાડ

**છાયોપજીવી** વિ. [સં. छाया + उपजीवी પું.] બીજાની કૃતિનો થોડો ઝાઝો ભાગ પોતાની કૃતિમાં ઉતારી લેનાર (લેખક)

**છાર** (છાઃર) પું., (છાઃરય) સ્ત્રી. [સં. क्षार > પ્રા. छार પું.] ઈંટવાડાનો ઘસાઈને પડેલો ભૂકો [એક ચાલ

**છારક્ત** (-ત્ય), **છારતક** (-કય) સ્ત્રી. ઘોડાની એ નામની

**છારવવું** (છાઃરવવું) સ. ક્રિ. નાના બાળકનું મોઢું ઊંચું નીચું કરી આડી અવળી જીભ ફેરવાવી મમરાવવું. (૨) વાસીદું કાઢવું

**છારવું** (છાઃરવું) સ. ક્રિ. [જુઓ 'છાર,'-ના. ધા.] બાળીને ખાખ કરવું. (૨) ઈંટવાડાનો ભૂકો દબાવવો. (૩) (લા.) માંડી વાળવું, છાવરવું. **છરાવું**[૨] કર્મણિ., ક્રિ. **છરાવવું**[૨] પ્રે., સ. ક્રિ. [ખાટા ઘચરકા

**છારા**(છાઃરા), **છારિયા** (છાઃરિયા) પું., બ. વ. અપચાના

**છારિયું** (છાઃરિયું) ન. સાંકડાં મોંનાં વાસણ માંજવાનો કૂચડો

**છારી** (છાઃરી) સ્ત્રી. [સં. क्षारिका > પ્રા. छारिआ] પરસેવો સુકાઈ જતાં શરીર પર દેખાતો સફેદ ખાર. (૨) જીભની છીલ. (૩) આંખના ડોળા ઉપર બંધાતું ચીકણું પડ. (૪) ઊકળતા શેરડીના રસ ઉપર જામતો મેલ. (૫) સેંદ્રિય વસ્તુઓ કુગાતાં જામતો મેલ. (૬) (દાંત ઉપરની) ખેરી. [૦ વળવી (રૂ. પ્ર.) આંખની કીકી ઉપર પડ જામવું]

**છારું**[૧] (છાઃરું) ન. [સં. क्षारक- > પ્રા. छारअ-] જુઓ 'છાર.'

**છારું**[૨] ન. [સં. छाग] બકરું (સામાન્ય)

**છારો** (છાઃરો) પું. વાઘરીના પ્રકારની મધ્યગુજરાતની એક ચોર સ્વભાવની જ્ઞાતિ અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**છારોડિયા** (છાઃરોડિયા) પું., બ.વ. જુઓ 'છારા'-'છારિયા.'

**છારોડિયાં** (છાઃરોડિયાં) ન., બ. વ. હિંદુઓમાં મરનારના તેરમા દિવસે ચકલે જઈ મુકાતા ત્રણ ઘડા

**છારોડિયું** (છાઃરોડિયુ) ન. જુઓ 'છારોડિયા.'

**છારોડી** (છાઃરોડી) સ્ત્રી. [સં. क्षार-पुटिका > પ્રા. छार + उडिआ] છારી. (૨) રાખ, રાખોડી

**છારોડું** (છાઃરોડું) ન. [સં. क्षार-पुटक- > પ્રા. छार-उडअ-] રાખ-મિશ્રિત કચરો-કસ્તર

**છાલ**[૧] (-લ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. छल्ली] ત્વચા (ઝાડની અને ફળ વગેરેની). [૦ ગોટલાં જુદાં થવાં (રૂ. પ્ર.) છિન્ન છિન્ન થઈ જવું, ચૂંથાઈ જવું. ૦ પાડવી (રૂ. પ્ર.) ઉપર ઉપર છોલવું. (૨) ઠપકો આપવો]

**છાલ**[૨] પું. કેડો, પૂંઠ, પીઠ, પીછો. [૦ છોડવો (રૂ. પ્ર.) પાછળ જવાનું બંધ કરવું]

**છાલક** (-કય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છલકાવું.'] છલકાઈ બહાર ઊડવું એ, ઝાલક. [૦ મારવી (રૂ. પ્ર.) વધુ પડતો ઉત્સાહ બતાવવો. -કો મારવી (છાલકયો-) (રૂ. પ્ર.) ખૂબ ઉદાર થઈ જવું]

**છાલક-બાજી** (છાલકય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'છાલક' + 'બાજી.'] પાણીમાં રમાતી છાલક ઉડાડવાની એક રમત

**છાલકાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છાલકું[૨]' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર] છાલકાપણું, લોછડાઈ

**છાલકું**[૧] વિ. [જુઓ 'છલકવું.'] (લા.) છલકાઈ જાય તેવું, જીરવી ન શકે તેવું. (૨) ઓછી બુદ્ધિવાળું. (૩) આછકલું [-કા પાણીમાં ફરવું (રૂ. પ્ર.) પતરાજી કરવી]

**છાલકું**[૨] ન. ગધેડા ઉપર નાખવાની બે પાસિયાંવાળી ખુલ્લી ગૂણ કે લાકડાની માંડણી. (૨) (લા.) ચાર મણનું વજન (છાલકામાં નાખવાનું). (૩) ત્રાજવાનું પ્રત્યેક પલ્લું. [-કા પાણીમાં ફરવું (રૂ. પ્ર.) ખોટો ડોળ કરવો]

**છાલ-ગોટલું** (છાલ્ય-) ન. [જુઓ 'છાલ' + 'ગોટલું.'] (લા.) પાયમાલી

**છાલ-છોતરું** (છાલ્ય-) ન.) [જુઓ 'છાલ' + 'છોતરું.'] (લા.) નકામો પદાર્થ. (૨) વિ. નજીવું, તુચ્છ

**છાલપું** ન. સોપારી

**છાલ-મોગરો** પું. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'મોગરો.'] એ નામનો એક તેલી છોડ

**છાલાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'છાલું,' - બ. વ.] સૂકી છાલનાં પડ. (૨) પાતળી છાલનાં છોડાં. (૩) ચામડી ઉપરનાં બરછટ ભીંગડાં. [૦ પડવાં (રૂ. પ્ર.) ફોડલા થવા. ૦ વીણવાં (રૂ. પ્ર.) ફાંફાં મારવાં]

**છાલાં-કૂટું** વિ. [જુઓ 'છાલું'નું બ. વ. + 'કૂટવું' + ગુ.

'ઉં' કૃ. પ્ર.] (લા.) નકામી મહેનત કરનારું, ફીફાં-ખાંડુ

**છાલાં-ફૂંકું** વિ. [જુઓ 'છાલું'નું બ. વ. + 'ફૂંકવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] (લા.) ઉડાઉ, કરકસર ન કરનારું

**છાલાં-વાલાં** (-વાઃલાં) ન., બ. વ. [જુઓ 'છાલું' + 'વહાલું'-એઉનું બ. વ.] (લા.) ગરીબડાં સુકાઈ ગયેલાં છોકરાં

**છાલિયું** ન. [જુઓ 'છાલ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર., મૂળ 'છાલ'-માંથી બનતું શકય] (લા.) નાનું તાંસળું, છાલું. (૨) ચૂડલો, બલોયું

**છાલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જુઓ 'છાલ' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) નાની વાડકી. (૨) મૂઠી

**છાલી-છૂલી** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ધમ ધમ' અવાજ થાય એમ

**છાલું** ન. [જુઓ 'છાલ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઘંટીમાંથી લોટ કાઢવાનું નાળિયેરનું (ઉપર અણીદાર અને નીચે પહોળું) છોડું. (૨) છોતરું. (૩) ભીંગડું. (૪) છાલિયું

**છાલે-દાર** વિ. [જુઓ 'છાલું' + ફા. પ્રત્યય.] (લા.) છાલા જેવું બરછટ. (૨) ફોડકીઓવાળું

**છાલોતરું** ન. [જુઓ 'છાલ' દ્વારા.] ફળની રસ નિચોવાયા પછીની છાલ, છોતલું. (૨) વિ. સત્ત્વ કાઢી લીધું હોય તેવું. (૩) (લા.) પાતળું

**છાલો-પાલો** પું. [જુઓ 'છાલ' + ગુ. 'ઓ' ત.પ્ર. + 'પાલો.'] (લા.) ઘરગથ્થુ ઓસડ-વેસડ

**છાવક-ચટ** ક્રિ. વિ. [રવા.] તદ્દન ખલાસ, તળિયા-ઝાટક

**છાવણ** ન. [જુઓ 'છાવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર., પ્રા. छावण < સં. छादन પણ; પ્રા. તત્સમ મળે છે.] છાદન, આચ્છાદન, ઢાંકણ. (૨) છાપરું બનાવવાનાં સાધન, માળણ

**છાવણી** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. छावणिआનું छावणની જેમ छावणिआ રૂપ] લશ્કરી પડાવ અને એની જગ્યા, 'કૅમ્પ.' [૦ ઊઠવી, ૦ ના(-નાં)ખવી (રૂ. પ્ર.) લશ્કરનો પડાવ નાખવો]

**છાવર** પું. [જુઓ 'છાવરવું.'] ઢાંકણ, આવરણ. (૨) (લા.) ઢાંક-પિછોડો

**છાવરવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'છાવું'નો વિકાસ.] ઢાંકવું. (૨) (લા.) ઢાંકપિછોડો કરવો. **છવરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **છવરાવવું**[૧] પ્રે., સ. ક્રિ.

**છાવલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છાવું' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] છાપરું છાવાના કામ માટે એક બાજુથી બાંધી લીધેલો ઘાસનો કલ્લો

**છાવું** સ. ક્રિ. [સં. छाद् > પ્રા. छाअ-] ઢંકાય એમ પાથરવું. (૨) (છાપરાનું) છાજ નાખવું. **છવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **છવડા(-રા**[૨]**)વવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**છાવો** પું. લુચ્ચો લફંગો દાદો. (૨) શત્રુ, દુશ્મન

**છાશ(-શ્ય)** જુઓ 'છાસ.'

**છાશ-ચિમેડિયું** (છાશ્ય-) જુઓ 'છાસ-ચિમેડિયું.'

**છાશ-ડી** (છાશ્યડી) જુઓ 'છાસડી.'

**છાશ-પાણી** (છાશ્ય-) જુઓ 'છાસ-પાણી.'

**છાશ-બાકળું** (છાશ્ય-) જુઓ 'છાસ-બાકળું.'

**છાશલડી** (છાશલ્યડી) જુઓ 'છાસલડી.'

**છાશ-વારે** (છાશ્ય-) જુઓ 'છાસ-વારે.'

**છાશ-વારો** (છાશ્ય-) જુઓ 'છાસ-વારો.'

**છાશિયા** જુઓ 'છાસિયા.'

**છાશિયું** જુઓ 'છાસિયું.'

**છાશિયો**[૧] જુઓ 'છાસિયો.[૧]'

**છા(-છ્યા)શિયો**[૨] જુઓ 'છાસિયો.[૨]'

**છા(-છ્યા)શી** જુઓ 'છાસી.'

**છા(-છ્યા)શી-મું** જુઓ 'છાસી-મું.'

**છાસ(-શ)** (છાસ્ય,-શ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. छासी] દહીં વલોવી માખણ કાઢયા વિના યા કાઢી લઈ પાણીના ઉમેરણથી મેળવાતું પ્રવાહી, તક્ર. [૦ પીવા-ટાણું (રૂ. પ્ર.) સવારનો નાસ્તાનો સમય. ૦ પીવી (રૂ. પ્ર.) શિરાવવું. ૦માં પાણી ઉમેરવું (રૂ. પ્ર.) વાત વધારીને કરવી. ૦માં માખણ જવું (રૂ.પ્ર.) ગફલત કરવી. (૨) નુકસાન ખમવું. ૦ લેવા જવી ને દોણી સંતાડવી (-સન્તાડવી) (રૂ. પ્ર.) દંભ કરવો]

**છાસ(-શ)-ચિમેડિયું** (છાસ્ય-,-શ્ય-) ન. [+ જુઓ 'ચિમેડ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] પીસેલી ચિમેડમાં થોડી છાસ નાખી કરવામાં આવતું આંજણ (દુખતી આંખના ઉપચાર માટે)

**છાસટિયો** વિ., પું. [જુઓ 'છાસઠ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર., 'ટ' થયો છે] ઉનાળામાં પાણી પાઈ તૈયાર કરવામાં આવતી ૬૬ દિવસોમાં તૈયાર થતી જુવારની જાત

**છાસ(-સે)ઠ** (-ઠ્ય) વિ. [સં. षट्षष्टि સ્ત્રી. > પ્રા. छासट्ठि] સાઠ અને છ સંખ્યાનું

**છાસ(-સે)ઠ-મું** (છાસ(-સે)ઠ્ય-મું) વિ. [+ ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] છાસઠની સંખ્યાએ પહોંચેલું

**છાસ(-શ)-ડી** (છાસ્ય(-શ્ય)ડી સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] છાસ. (પદ્યમાં.)

**છાસ(-શ)-પાણી** (છાસ્ય-,-શ્ય-) ન., બ. વ. [+ જુઓ 'પાણી.'] છાસ અને પાણી, દૂધ દહીં છાસ વગેરેની વિપુલતા. [૦એ સુખી હોવું (-પાણિયે-) (રૂ. પ્ર.) ઘેર દુઝાણું હોવું. ૦ થવું (રૂ. પ્ર.) ભયભીત થવું, વ્યાકુળ થવું]

**છાસ(-શ)-બાકળું** (છાસ્ય-,-શ્ય-) વિ. [+ જુઓ 'બાકળું' < સં. व्याकुलक-.] હેબતાઈ ગયેલું. (૨) (લા.) છોતાપાણી જેવું થયેલું, બગડી ગયેલું

**છાસ(-શ)લડી** (છા.સ(-શ)લ્યડી) સ્ત્રી. [જુઓ 'છાસડી' + ગુ. 'લ' મધ્યગ.] છાસ. (પદ્યમાં.)

**છાસ(-શ)-વારે** (છાસ્ય-,-શ્ય-) ક્રિ. વિ. [+ જુઓ 'વારો' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] (લા.) જ્યારે અને ત્યારે, હરવખત, વારંવાર

**છાસ(-શ)-વારો** (છાસ્ય-,-શ્ય-) પું. [જુઓ 'છાસ-વારે.'] છાસ વલોવવાનો દિવસ (આ શબ્દ ગુ. માં રૂઢ નથી, 'છાસ-વારે' રૂઢ છે.)

**છાસિ(-શિ)યા** વિ., પું., બ. વ. [જુઓ 'છાસ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) દૂધિયા દાંત પડી ગયા પછી બાળકને આવતા નવા (દાંત). (૨) ચોમાસામાં પલળેલી જમીન સુકાયા પછી શિયાળામાં વાવેલા પાકતા (ઘઉં)

**છાસિ(-શિ)યું** વિ. [જુઓ 'છાસિયા.'] છાસને લગતું, છાસનું. (૨) ચાંદીના ભેળવાળું ધોળું થતું જતું હલકું (સોનું). (૩) હલકી જાતનું. (૪) ન. સેપરેટનું દૂધ. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) સહન કરવું]

**છાસિ(-શિ)યો[1]** વિ., પું. [જુઓ 'છાસિયું.'] છોડવાઓ ઉપર ધોળું પાણી છાંટ્યું હોય એવા પ્રકારનો એક રોગ, હહીંડો

**છા(-છયા)સિ(-શિ)યો[2]** વિ., પું. [જુઓ 'છાસી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કોઈ પણ સૈકાના છયાસીમા વર્ષનો પડેલો દુકાળ

**છા(-છયા)સી(-શી)-મું** વિ. [સં. षडशीति સ્ત્રી. > પ્રા. छासीइ] ઍંસી અને છ સંખ્યાનું [સંખ્યાએ પહોંચેલું

**છા(-છયા)સી(-શી)-મું** વિ. [ + ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] છયાસીની

**છાસેઠ(-ઠ્ય)** જુઓ 'છાસઠ.'

**છાસેઠ-મું** (છાસેઠ્ય-મું) જુઓ 'છાસઠ-મું.'

**છાળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. ઓરણીમાં ડાંડવાં ભરાવવાને જે જગ્યાએ કાણાં કરવામાં આવે છે તે ભાગ. (૨) ઓડો

**છાળિયું** ન. [જુઓ 'છાળું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] છાળું, બકરું અને ઘેટું, છારું [એક રોગ

**છાળિયો** પું. કપાસમાં આવતો ચીકણા પદાર્થના રૂપનો

**છાળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] બકરી, છારી

**છાળું** ન. [સં. छागलक > પ્રા. छालअ-] બકરું અને ઘેટું, છાળિયું, છારું

**છાં** ક્રિ. [જુઓ 'છ[4]'-અંગ. આ જૂ. ગુ. નું વર્ત કા., બી. પું., એ. વ. નું રૂપ.] છે [છાંયડો, ઓળો

**છાંઈ** (છાંઇ) સ્ત્રી. [સં. छाया > પ્રા. छाइआ] છાંય,

**છાંકુ** (-કું) વિ. [જુઓ 'છાંટવું[1]' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર., વિકલ્પે 'કુ'.] (લા.) તડાકા મારનારું, તડાકિયું, ગપોડી, ગપ્પી

**છાંગ** વિ. છોકરમતિયું, બાલબુદ્ધિ

**છાંગળ** પું. ઈંટના રસનો ગઠ્ઠો, કીટો

**છાંગળો** પું. [જુઓ 'છાંગળ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) ફોફલો. (૨) ઠેકું

**છાંછળું, -ળું** વિ. [જુઓ 'છાંછું' + ગુ. 'ઉ' -'ળું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] છોકરમતવાદી. (૨) ઉછાંછળું. (૩) ચિબાવલું. (૪) ન. છણકો, છાંછિયું. (૫) અડપલું, અટકચાળું

**છાંછિયું** ન. [જુઓ 'છાંછું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] છણકો, છાંછળું

**છાંછું** વિ., ન. [રવા.] જુઓ 'છાંછળું.' (૨) વિ. મૂંજી. (૩) ન. મંત્ર ભણીને મારવામાં આવતી ફૂંક

**છાંટ[1]** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. छंटा] છાંટવું એ, સિંચન, છંટકોર. (૨) આછા છાંટા, ફરફર. (૩) છોલ. (૪) નિશાન, ચિહ્ન. છાંટાની તરહ (ચિતરામણમાં). (૬) (લા.) ગપ. [**૦ના-(-નાં)ખવી** (રૂ.પ્ર.) પાણીનો છંટકોર કરી પવિત્ર કરવું. **૦નાં ભજિયાં** (રૂ. પ્ર.) મેથીની ભાજીનાં ફેળાંનાં પતીકાંવાળાં ભજિયાં. **૦ મારવી** (રૂ. પ્ર.) ગપ ચલાવવી. **૦ લેવી** (રૂ. પ્ર. છાંટથી પવિત્ર થવું]

**છાંટ[2]** (-ટ્ય) સ્ત્રી. ગૂણપાટનો કોથળો

**છાંટકણાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'છાંટવું[1]' + ગુ. 'અણું' ક્રિયાવાચક કૃ. પ્ર. + 'ક' મધ્યગ.] કપડા ઉપર છાંટી કરવામાં આવતી રંગની ભાત [કરકસર, કાપકૂપ

**છાંટ-છટાવ** (-વ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છાંટવું[2]' દ્વારા.] (લા.)

**છાંટણ[1]** ન. [જુઓ 'છાંટવું[1]' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] છાંટણું, છંટકોર. (૨) છાંટવા માટેનો રંગવાળો સુગંધીદાર પ્રવાહી પદાર્થ

**છાંટણ[2]** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છાંટવું[2]' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] (કપડામાંથી અલગ થાય તેવી) પટ્ટી

**છાંટણજી** પું., ન. [જુઓ 'છાંટવું[1]' + ગુ. 'અણ' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર. + 'જી'], **-દાસ** પું. [ + સં.] (લા.) ગપ્પાં મારનાર, ગપ્પી, તડાકિયો

**છાંટણાં, -ણિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'છાંટણું' + 'ઇયું' ત. પ્ર.] રંગવાળું પાણી છાંટવાની ક્રિયા. (૨) એવી રીતે છંટાઈને પડેલાં નિશાન. (૩) જુઓ 'છાંટકણાં.'

**છાંટણી[1]** સ્ત્રી. [જુઓ 'છાંટવું[1]' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] છાંટવાની ક્રિયા, 'છાંટણું. (૨) ફળ આપનારી ડાળીઓ થાય એ માટે ઝાડના અમુક ભાગને કાપવાની ક્રિયા

**છાંટણી[2]** સ્ત્રી. [જુઓ 'છાંટવું[2]' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] અલગ કરવાની ક્રિયા, છંટણી. (૨) (લા.) ચૂંટણી, પસંદગી

**છાંટણું** ન. [જુઓ 'છાંટવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] છાંટવાની ક્રિયા. (૨) છાંટવાથી પાડવામાં આવેલી ભાત. (૩) જેના ઉપર રંગના છાંટા નાખવામાં આવ્યા હોય તેવું કપડું

**છાંટવું[1]** સ. ક્રિ. [જુઓ 'છાંટ,' -ના. ધા.] છંટકાર કરવો. સિંચન કરવું. (૨) (બી) વેરવું. (૩) છોળવું. (૪) (લા.) ઠપકો દેવો. (૫) લાંચ દેવી. **છંટાવું[1]** (છણ્ટાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **છંટાવવું[1]** (છણ્ટાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**છાંટવું[2]** સ. ક્રિ. ધાર કાપવી. (૨) સોરવું. (૩) અલગ પાડવું, તારવવું. (૪) ચાળવું. **છંટાવું[2]** કર્મણિ., ક્રિ. **છંટાવવું[2]** પ્રે., સ. ક્રિ.

**છાંટા-ભાર** વિ. [જુઓ 'છાંટો' + સં.] છાંટા જેટલું, ખૂબ થોડું

**છાંટિયું** ન. [જુઓ 'છાંટવું[1]' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] છાંટ નાખવાનો કૂચડો. (૨) ક્યારામાં પાણી છાંટવાનું નાળચાના ઢાંકણમાં છિદ્રોવાળું વાસણ. (૩) અહોળા વાવેતરમાં બીજા પ્રકારનો થોડો દાણો વાવવો એ. (૪) છ આંટી અને છ સેરવાળું મણકાઓની ગૂંથણીનું કંઠનું એક ઘરેણું (સ્ત્રીઓનું)

**છાંટી[1]** સ્ત્રી. [જુઓ 'છાંટો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો છાંટો. (૨) ફરફર [ગપોડિયું, તડાકિયું

**છાંટી[2]** વિ. [જુઓ 'છાંટવું[1]' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] (લા.)

**છાંટીલું** વિ. [જુઓ 'છાટવું'[1] + ગુ. 'ઈલું' કૃ. પ્ર.] (લા.) ગૂંચવણમાંથી રસ્તો કાઢનારું. (૨) ચપળ, ચાલાક

**છાંટુ** વિ. [જુઓ 'છાંટવું[1]' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] (લા.) તડાકા મારનાર, તડાકિયું, ગપ્પી, છાંકુ

**છાંટો** પું. [દે. પ્રા. छंटअ-] કોઈ પણ પ્રવાહીનું ફોરું, પાણીનો કણ. (૨) જુઓ 'છાંટિયું.' (૩). [**-ટા ઊડવા,-ટા લાગવા** (રૂ. પ્ર.) સંપર્કને કારણે બીજાના ખરાબ કામની પોતાને અસર થવી. **૦ આપવો-લેવો** (રૂ. પ્ર.) ખાવાપીવાનો વ્યવહાર રાખવો. **૦ ના(-નાં)ખવો** (રૂ. પ્ર.) થોડું આપવું. (૨) સંધ્યાવંદન કરવું. **૦ બંધ કરવો** (-બન્ધ) (રૂ. પ્ર.) ખાવાપીવાનો વ્યવહાર બંધ કરવો]

**છાંટો-છૂંટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છાંટો,'-દ્વિર્ભાવ. + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) આભડછેટ

**છાંટો-પાણી** ન., બ. વ. [જુઓ 'છાંટો' + 'પાણી.'] (લા.) મદિરા, દારૂ. [**૦ કરવાં, ૦ લેવાં** (રૂ. પ્ર.) દારૂ પીવો]

**છાંડણ** ન. [જુઓ 'છાંડવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] છાંડવું એ, જતું કરવું–પડતું મૂકવું એ. (૨) જમતાં થાળીમાં વધેલું અન્ન, છંડામણ

**છાંડવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. छंड] જતું કરવું, મૂકી દેવું, તજી દેવું, છોડી દેવું. (૨) (જમતાં થાળીમાં અન્ન) પડતું મૂકવું. (૩) બાજુએ મૂકવું. (૪) (લા.) ઓળંગી જવું, વટાવી જવું. **છંડાવું** (છણ્ડાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **છંડાવવું** (છણ્ડાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**છાંડું** ન. શરણાઈનો એક ભાગ

**છાંડેલી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'છાંડવું' + ગુ. 'એલું' બિ ભૂ. કૃ. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] પતિએ કાઢી મૂકેલી યા છૂટાછેડા આપેલા હોય તેવી સ્ત્રી, પરિત્યક્તા

**છાંડો** પું. [જુઓ 'છાંડવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] (લા.) દેસો ટકો, પૂંજી, ખજાનો

**છાંદણું** ન. [જુઓ 'છાંદવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] છાંદવું એ, ધાબ કરતાં લીંપવું એ

**છાંદવું** સ. ક્રિ. [રવા.] છો કે ગાર કરેલી કોઈ પણ સપાટી-માંના ખાંચા ઉપર લોચો કે લોચા મારવા. (૨) (લા.) ઢાંક-પિછોડો કરવો. **છંદાવું** (છન્દાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **છંદાવવું** (છન્દાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**છાંછળ-માંછળ** વિ. [રવા.] ઉપર–ઉપરનું, ઉપલકિયું, ઉપર-ચોટિયું. (૨) સાધારણ કોટિનું

**છાંદવું-છૂંદવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'છાંદવું' + 'છૂંદવું.'] જુઓ 'છાંદવું (૧).'

**છાંદસ** (છાન્દસ) વિ. [સં.] વૈદિક ભાષા-સાહિત્યને લગતું. (૨) આર્ષ (પ્રયોગ વગેરે). (વ્યા.). (૩) વેદપાઠી

**છાંદા-છૂંદી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છાંદવું' + 'છૂંદવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] છાંદવું અને છૂંદવું એ, છાંદા મારવા એ

**છાંદું** ન. [જુઓ 'છાંદવું + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] ગાર કે છો ઊખડી જતાં પડેલો ખાંચો કે બાકોરું

**છાંદો**[1] પું. [જુઓ 'છાંદું.'] ગાર કે છોની સપાટી ઉપર મારવામાં આવતો લોંદો. [૦ કરવો (રૂ. પ્ર.) ગુપ્તતા જાળવવી. ૦ દેવો, ૦ મારવો (રૂ. પ્ર.) સપાટીના ખાંચામાં લોંદો થાપવો]

**છાંદો**[2] પું. [જુઓ 'છાંડવું' ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર. સાદૃશ્યે 'ડ'-નો 'દ' થયે.] છંડામણ. [૦ કરવો, ૦ ઘાલવો, ૦ મૂકવો (રૂ. પ્ર.) જમતાં છંડામણ રાખવું]

**છાંદોગ્ય** (છાન્દોગ્ય) ન. [સં.] સામવેદનું એ નામનું એક જાણીતું પ્રાચીન ઉપનિષદ. (સંજ્ઞા.)

**છાંય** (છાંઃય) જુઓ 'છાંઈ.'

**છાંયડી** (છાંઃય-ડી) સ્ત્રી. [જુઓ 'છાંય' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાના છોડવાની છાયા

**છાંયડો** (છાંઃયડો) પું. [જુઓ 'છાંય' + ગુ. 'ડું' ત. પ્ર.] છાયા, ઓળો, છાંયો

**છાંય-બાણુ** (છાંઃય-) ન. [+ સં., પું.] ટાંગા-રિક્શા વગેરેમાં હાંકનાર ઉપર છાંયો આવે એવી રીતે કાઢેલી છત

**છાંયો** (છાંઃયો) પું. [જુઓ 'છાંય' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'છાંયડો' – 'છાયા.'

**છિ(-છી)કારડું** ન. [જુઓ 'છિકારું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાની જાતનું એક હરણ

**છિ(-છી)કારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છિકારું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] માદા છિકારડું

**છિ(-છી)કારું** ન. નાની જાતનું એક હરણ, છિકારડું

**છિકિયારું** વિ. [રવર.] સુસવાટા કરતું

**છિછકલાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છિછકલું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] છિછકલાપણું, આછકલાઈ

**છિછકલું** વિ. [રવા.] આછકલું. (૨) ઉછાંછળું. (૩) છોકર-મતિયું. (૪) મસ્તીખોર

**છિછરાવવું** જુઓ 'છીછરવું'માં.

**છિછલાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છિછકલું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] છિછકલાપણું, છિછકલાઈ, આછકલાઈ

**છિછલું** વિ. [રવા.] જુઓ 'છિછકલું.'

**છિછોડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છિછોડું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] છિછોડાપણું, છિછકલાઈ, આછકલાઈ

**છિછોડું** વિ. [રવા.] જુઓ 'છિછકલું.'

**છિજાવવું, છિજાવું** જુઓ 'છીજવું'માં.

**છિટ** (૦ છિટ) કે. પ્ર. [રવા.] જુઓ 'છટ.'

**છિટકાર** પું. [રવા.] છિત્કાર, તિરસ્કારના બોલ

**છિટકોરવું** સ. ક્રિ. જુઓ 'છંટકોરવું.' **છિટકોરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **છિટકોરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**છિટકોરાવવું, છિટકોરાવું** જુઓ 'છિટકોરવું'માં.

**છિટ છિટ** જુઓ 'છિટ.'

**છિણાવવું, છિણાવું** જુઓ 'છીણવું'માં.

**છિતારવું** સ. ક્રિ. ફેલાવવું

**છિતાવવું, છિતાવું** જુઓ 'છીતવું'માં.

**છિત્કાર** પું. [રવા.] તિરસ્કારનો બોલ, છિટકાર

**છિદ્ર** ન. [સં.] કાણું, બાકું, વીંધ, વેહ. (૨) નાકું. [૦ કાઢવાં, ૦ જોવાં, ૦ શોધવાં (રૂ. પ્ર.) દોષ શોધી બતાવવા]

**છિદ્ર-દર્શી** વિ. [સં., પું.] (લા.) દોષ જોનારું, ખૂંચ કાઢનારું

**છિદ્ર-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] (લા.) દોષ જોનારી નજર, દોષ-દૃષ્ટિ, 'સીનિસિ-ઝમ' (બ.ક.ઠા.)

**છિદ્ર-ભવન** ન. [સં.] જન્મ કુંડળીમાંનું આઠમું ખાનું. (જ્યો.)

**છિદ્ર-મય** વિ. [સં.] કાણાં-કાણાંવાળું. (૨) આંતર છિદ્રોવાળું, 'પોરસ.'

**છિદ્રમય-તા** સ્ત્રી. [સં.] છિદ્રો હોવાપણું, 'પોરોસિટી'

**છિદ્ર-યુક્ત** વિ. [સં.] છિદ્રવાળું, કાણું

**છિદ્ર-વેધ** પું. [સં.] લગ્નમાં સાતમા ખાનામાં પાપગ્રહ હોય એવી સ્થિતિ. (જ્યો.)

**છિદ્રાકાર** પું., **છિદ્રાકૃતિ** સ્ત્રી. [સં. छिद्र + आ-कार, आ-कृति] કાણાના રૂપનો આકાર. (૨) વિ. કાણાના આકારનું

**છિદ્રાન્વેષણ** ન. [સં. छिद्र + अन्वेषण] (લા.) દોષ શોધવાની ક્રિયા

**છિદ્રાન્વેષી** વિ. [સં. छिद्र + अन्वेषी પું.] (લા.) દોષ શોધનારું

**છિદ્રાળુ(-ળુ)** વિ. [સં.] છિદ્રોવાળું, કાણાંવાળું

**છિદ્રાળુ(-ળુ)-તા** સ્ત્રી. [સં.] છિદ્રો હોવાપણું

**છિદ્રિત** વિ. [સં.] જુઓ 'છિદ્રાળુ.'

**છિનવાવવું** જુઓ 'છીનવવું'માં.

**છિનાવવું, છિનાવું** જુઓ 'છીનવું'માં.

**છિનાળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. छिन्नाली] વ્યભિચારિણી સ્ત્રી

**છિનાળવું** વિ. [જુઓ 'છિનાળ' + ગુ. 'વું' ત. પ્ર.] વ્યભિચારી

**છિનાળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છિનાળ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.], **-ળું** ન. [+ ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] વ્યભિચાર, જાર-કર્મ
**છિનાળ-ચસકા** પું., બ. વ. [જુઓ 'છિનાળું' + 'ચસકો.'] (લા.) છિનાળું કરવાની પ્રબળ વૃત્તિ
**છિન્ન** વિ. [સં.] છેદાયેલું, કપાઈ ગયેલું. (૨) છેદાઈ છૂટું પડી ગયેલું, તૂટી પડેલું
**છિન્ન-ભિન્ન** વિ. [સં.] છેદાઈ-ભેદાઈ ગયેલું. (૨) વેર-વિખેર થઈ પડેલું, અસ્તવ્યસ્ત, વેરણ-છેરણ
**છિન્ન-મસ્તક** વિ. [સં.] કપાઈ ગયેલા માથાવાળું, છિન્ન-શીર્ષ
**છિન્ન-વિચ્છિન્ન** વિ. [સં.] તદ્દન કપાઈ-ભેદાઈને છૂટું થઈ પડેલું, કપાઈને વેર-વિખેર થયેલું
**છિન્ન-શીર્ષ** વિ. [સં.] જુઓ 'છિન્ન-મસ્તક.'
**છિન્ન-સંશય** (-સંશય) પું. [સં.] જેની શંકા-આશંકાઓ દૂર થઈ ગઈ છે તેવું
**છિન્નાંગ** (છિન્નાઙ્ગ) ન. [સં. छिन्न + अङ्ग] કપાયેલું અંગ. (૨) વિ. કપાયેલા અંગવાળું
**છિપકલી**(-ળી) સ્ત્રી. [હિં. 'છિપકલી'] ગરોળી, ઝિલોડી. (૨) કાનનું એક ઘરેણું. (૩) એક જાતનો સર્પ
**છિપ-છિપામણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છીપવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ. પ્ર., અને પૂર્વની બે શ્રુતિઓનો દ્વિર્ભાવ.] (લા.) છુપાઈને રમવાની એક રમત
**છિપરિયું** ન. [રવા.] લાકડાની ચીપ, છોડિયું. (૨) ખપાટિયું (વાંસનું). (૩) (લા.) વિ. દૂબળું-પાતળું
**છિપનિયું** ન. [જુઓ 'છીપનું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] છીપમાંથી બનાવેલું નાનું વાટકી જેવું વાસણ
**છિપરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છીપરી' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાની છીપરી, ઓસડ વાટવાની નાની શિલા, છિપૈડી
**છિપાવવું**[૧-૨] **છિપાવું**[૧-૨] જુઓ 'છીપવું[૧-૨]'માં.
**છિપૈડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છિપરડી,' એનું પ્રવાહી ઉચ્ચારણ 'છિપયડી' થઈ.] જુઓ 'છિપરડી.'
**છિપોલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છીપ' દ્વારા.] છીપ
**છિપોલિયું** ન. [જુઓ 'છિપોલી' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] છીપલું
**છિયાડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છિયાડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] વાતાવરણમાંથી જમીન ઉપર જામેલી બારીક રજ, રજોટી
**છિયાડો** પું. પવનથી ઊડેલો કચરો
**છિયે** ક્રિ. [જુઓ 'છ[ર]' વર્ત. કા., પ. પુ., બ. વ.નો 'ઇયે' પ્ર. સં. °य-ते > પ્રા. °इज्जइ > જ. ગુ. °ईयइ > °ईइ > સ્વરભાર અંતે જતાં °ઇયે.] અમારી-આપણી હસ્તી છે, છીએ
**છિરકાવવું** જુઓ 'છીરકવું'માં.
**છિર-છતૂર** વિ. સાંધામાંથી નીકળી ગયેલું. (૨) અ-વ્યવસ્થિત, [ગોટાળા-ભરેલું
**છિરછીરું** વિ. [રવા.] તમતમતું તીખાશવાળું
**છિલણિયું** ન. [જુઓ 'છીલવું' + 'અણું' કૃ. પ્ર. + 'ઇયું' ત. પ્ર.] શેરડીના છોતા ઉતારવાનું લોખંડનું એક ખાસ પ્રકારનું ધારવાળું સાધન
**છિલવાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છીલવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] ફોતરાં ઉતારવાં એ. (૨) ફોતરાં કાઢવાનું મહેનતાણું
**છિલાવવું, છિલાવું** જુઓ 'છીલવું'માં.
**છિલેહું** ન. જુઓ 'છીલહું.'
**છિલોરી** સ્ત્રી. ચામડી ઉપર ફોલ્લી ઉપજાવનારું એક જીવડું
**છિલ્લર** ન. [દે. પ્રા. તત્સમ] નાનું તળાવ, છીલર
**છિલ્લો** પું. [ફા. ચિલ્લહ્] પીરનું સ્થાનક, ચિલ્લો, ચીલો
**છિઃ** કે.પ્ર. [સં. છિ સ્ત્રી. ઠપકો] અરુચિ બતાવનારો ઉદ્‌ગાર
**છી** ન., સ્ત્રી. [સં. છિ સ્ત્રી. ગાળ, ઠપકો, એના વિકાસમાં] સૂગ ચડે તેવી કોઈ પણ ગંદી વસ્તુ. (૨) ગૂ, વિષ્ઠા, મળ. (૩) કે. પ્ર. જુઓ 'છિઃ.' [૦ કરવું(-વી) (રૂ. પ્ર.) બાળકનું હગવું. ૦ ગંધાવું(-વી) (ગન્ધા-) (રૂ.પ્ર.) અણસમજુ થવું]
**છીએ** (છિયે) ક્રિ. [જુઓ 'છ[ર]' અને 'છિયે.' વાણિયાશાહી જૂના લખાણનું કદી ન ઉચ્ચારાતું 'ઈ એ' પ્રત્યયરૂપ સ્વીકારાઈ ગયું છે.] જુઓ 'છિયે.'
**છીચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ખીચડી.'] ખીચડી (બાળકોની બોલીમાં)
**છીછડું** ન. પશુના આંતરડામાં રહેલી મળની થેલી. (૨) મરેલું માંસ. (૩) પશુનો લોંદો ['છીછરું.'
**છીછર, છીછરવું**[૧] વિ. [+ ગુ. 'વું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ
**છીછરવું**[૨] અ.ક્રિ. [જુઓ 'છીછરું',-ના. ધા.] છીછરું થવું, છિછરાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**છીછરાઈ** સ્ત્રી., **-ણ** ન. [જુઓ 'છીછરું' + ગુ. 'આઈ'– 'આણ' ત. પ્ર.] છીછરાપણું
**છીછરું** વિ. [રવા.] તદ્દન ઓછી ઊંડી સપાટીવાળું (પાણીનું સ્થાન). (૨) (લા.) ઓછા જ્ઞાનવાળું
**છીછલું** જુઓ 'છિછલું.'
**છીજવું** અ.ક્રિ. [સર૦ 'થીજવું.'] ઓછું થવું, ઘટવું. (૨) અસર થવી. (૩) ઠરી જવું. (૪) ચૂપ રહેવું. (૫) મનમાં બળવું. **છિજાવું** ભાવે., ક્રિ. **છિજાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**છી છી** કે. પ્ર. [રવા.] જુઓ 'છી.'
**છીટ** કે. પ્ર. [રવા.] તિરસ્કાર બતાવનારો ઉદ્‌ગાર, છટ. (૨) સ્ત્રી. તિરસ્કાર, ચીડ
**છીટું** ન. છિદ્ર. (૨) રેસાવાળું છોડું [ખમણ
**છીણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છીણવું.'] છીણવાથી પડતો છોલ,
**છીણકું** ન. બળતું નાનું લાકડું [વાહન.] નાની હોડી
**છીણ-બગી** સ્ત્રી. [સં. क्षीण > પ્રા. छीण + જુઓ 'બગી'–
**છીણ-બગું** વિ. છાનાં છાનાં એકની વાત બીજાને કહેનારું
**છીણવું** સ.ક્રિ. [સં. छिनत्ति > પ્રા. छिणइ–દ્વારા] સળી ઘાટનો છોલ ઉતારવો, ખમણવું. (૨) (શાક) સમારવું. (૩) છણવું. **છિણાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **છિણાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**છીણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છીણું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] છીણવા-ખમણવાનું સાધન, ખમણી (૨) છેદ પાડનાર કે કાપ પાડનારું લોખંડનું નાનું ઓજાર. (૩) નકશીકામ માટેનું એવું નાનું સાધન. [૦ મારવી, ૦ મૂકવી (રૂ. પ્ર.) થતા કામને બરબાદ કરવું]
**છીણું** ન. [જુઓ 'છીણવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] છીણી કરતાં જરા જાડું લાકડાં–લોખંડ વગેરે કાપવાનું લોખંડનું નાનું ઓજાર
**છીણું-ટાંકણું** ન. [જુઓ 'છીણું' + 'ટાંકણું.'] છીણાના ઘાટનું ઘંટી વગેરે ટાંકવાનું લોખંડનું ઓજાર
**છીણો** પું. [જુઓ 'છીણું.'] મોટો લોખંડનો ચપટા પાનાવાળો આકાર (લાકડાં ફાડવામાં કામ લાગતો)

**છીત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છી.'] (લા.) તિરસ્કાર. (૨) અણગમો [પદ્દી, નવેરી
**છીતરી** સ્ત્રી. બે મકાનો વચ્ચેની જમીનની તદ્દન સાંકડી
**છીતવું** અ.ક્રિ. [દે. પ્રા. 'છિત્ત' જેને સ્પર્શ કરવામાં આવ્યો છે તેવું' દ્વારા.] (લા.) (છીછરા પાણીમાં વહાણનું) જમીન સાથે ચોંટી પડવું, લાધવું. **છિતાવું** ભાવે., ક્રિ. **છિતાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**છીતો** પું. જુઓ 'છોતો.'
**છીદડી,-રી** સ્ત્રી. ઝીણી કિનારી અને પોતમાં કોઈ પણ એક રંગની ભાતવાળી સફેદ રંગની સાડી (સધવા વિધવા સૌ પહેરી શકે તે), ચીદરી, છાયલ
**છીદરું** વિ. છૂટું-છવાયું. (૨) છીછરું. (૩) વિરલ,-આછું
**છીનકી** સ્ત્રી. છિનાળ સ્ત્રી
**છીનકું** ન. ખકરું
**છીનવવું** સ. ક્રિ. [સં. छिन्न દ્વારા] ઝૂંટવી લેવું, ઝંટવું, ખૂંચવવું. **છીનવાવું** કર્મણિ., ક્રિ.
**છીનવું** સ. ક્રિ. [સં. छिन्न દ્વારા] છેદવું, કાપવું, છીણવું. **છિનાવું** કર્મણિ, ક્રિ. **છિનાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**છીના-સપટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છીનવવું' દ્વારા.] છીનવી લેવું એ
**છીપ** સ્ત્રી. [સં. शुक्ति > પ્રા. सिप्पि] કોચલાવાળાં દરિયાઈ પ્રાણીઓમાંની કાલુ નામની એક જાતનું અંદરની સપાટીએ ચંદ્ર જેવા ચળકાટવાળું કોટલું, સીપ
**છીપ-છાંટ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છીપ' + 'છાંટ.'] (લા.) થોડા છાંટા, ઝરમર, ફરફર (વરસાદની)
**છીપટી** સ્ત્રી. [રવા.] જુઓ 'છિપટિયું.'
**છીપણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છીપણું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] પાણીનો છંટકાવ. (૨) છંટકાવ કરવાનું છીછરું નાનું વાસણ. (૩) છિદ્રોવાળા નાળચાનું ક્યારાઓમાં પાણી છાંટવાનું એક સાધન
**છીપણું** ન. [જુઓ 'છીપવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] પાણીમાં ઊભા રહી ખોબેથી કે વાસણથી કાંઠાનાં રોપાંને પાણી પાવું એ. (૨) પાણી છાંટવાનું છીછરું વાસણ
**છીપની** સ્ત્રી. [જુઓ 'છીપ' દ્વારા.] નાનાં દરિયાઈ પ્રાણીઓના કોટલાની પ્રત્યેક ફાડ (જે નાનાં બચ્ચાંઓને દવાનો ઘસારો પાવા વાસણ કે ચમચી તરીકે વપરાય છે.)
**છીપનું** ન. [જુઓ 'છીપ' દ્વારા.] જુઓ 'છિપનિયું'. (૨) સોના-રૂપાના દાગીના છોલવાનું લોખંડનું એક ઓજાર
**છીપ-મચ્છીમારી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'મચ્છી-મારી.'] દરિયાઈ છીપો મારવાની ક્રિયા કે ધંધો [સાંકડી પાટ, છાટ
**છીપર** (-રચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'છાપરું.'] પથ્થરની ઘડેલી લાંબી
**છીપરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છીપરું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાની છીપર (વાટવા વગેરે કામમાં આવે તેવી)
**છીપરું** ન. નાનું છીપરના ઘાટનું પાતળું એવું (લૂગડાં ધોવા વપરાતું) [છીપલું
**છીપલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છીપલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું
**છીપલું** ન. [જુઓ 'છીપ' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] દરિયાઈ પ્રાણીઓનું તદ્દન નાના ઘાટનું કોટલાનું તે તે એક પડ
**છીપવું**[1] અ. ક્રિ. શાંત થવું (તરસનું). (૨) (લા.) નાંગરવું (વહાણનું). **છિપાવું**[1] ભાવે., ક્રિ. **છિપાવવું**[1] પ્રે., સ.ક્રિ.
**છીપવું**[2] અ. ક્રિ. [સર. 'છુપાવું.'] છુપાવું, ઓથે ભરાવું. **છિપાવું**[2] ભાવે., ક્રિ. **છિપાવવું**[2] પ્રે., સ. ક્રિ.
**છીપા-છોટ** (-ટય) સ્ત્રી. વરસાદનું થોડે થોડે સમયે થોડું થોડું આવવું એ
**છીપી** સ્ત્રી. માખી ઉડાડવાની ચમર. (૨) કબૂતર ઉડાડવાની વાવડી. (૩) રંગકામમાં વપરાતી લાકડાની પાતળી પટ્ટી. (૪) ગાળો ઉતારવાનું સંઘાડિયાનું એક સાધન
**છીપું** ન. જૂના મકાનો વગેરેના અંધારિયા ભાગોમાં રહેતું વાગોળની જાતનું નાનું ઊડી શકનારું પ્રાણી, છાપું, ચામાચીડિયું, કાનકડિયું
**છીપો** પું. [દે. પ્રા. छिंपअ-] કપડાં છાપનાર કારીગર (ગુજરાતમાં-અમદાવાદ બાજુ આ નામની અત્યારે મારવાડી મુસ્લિમ જ્ઞાતિ આ કામ કરે છે). (સંજ્ઞા.)
**છીબું** ન. તપેલી-તપેલાં ઉપર ઢાંકવાની એક પ્રકારની તાસક
**છીમકું** ન. વાંસનો જૂનો ભાંગેલો ટોપલો કે સૂંડલો
**છીરકવું** સ. ક્રિ. છંટકોરવું, છાંટવું. **છીરકાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **છિરકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**છીલકું(-ડું)** ન. ફોતરું, છોતરું, છોતલું
**છીલર** ન. [દે. પ્રા. छिल्लर], **-રું** ન. [દે. પ્રા. छिल्लरअ-] જુઓ 'છિલ્લર.'
**છીલ-છાલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. છેકાછેકી
**છીલડું** જુઓ 'છીલકું.'
**છીલવું** સ. ક્રિ. [સર૦ 'છોલવું.'] છોલાં ઉતારવાં, છોલવું. (૨) (લા.) વારંવાર તેની તે વાત કહેવી. **છિલાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **છિલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**છીલી** વિ. છીછરું. (૨) (લા.) હલકટ, નીચ પ્રકૃતિનું
**છીં** કે. પ્ર. [રવા.] છીંકવાનો અવાજ
**છીંક** સ્ત્રી. [સં. छिक्का] 'છીં' અવાજ સાથે નાકમાંથી જોરથી વાયુ નીકળવો એ (શરદી કે એવા કોઈ કારણે). [**૦ આવવી,** (રૂ. પ્ર.) અપશુકન થવાં. **૦ આવે** તેવું (રૂ. પ્ર.) તદ્દન સ્વચ્છ. **૦ ખાવી** (રૂ. પ્ર.) છીં એમ અવાજ કરવો. (૨) અપશુકન કરવાં]
**છીંકણિયું**[1] વિ. [જુઓ 'છીંકવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર. + 'ઇયું' ત. પ્ર.] વારંવાર છીંક ખાનારું
**છીંકણિયું**[2] વિ. [જુઓ 'છીંકણી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] છીંકણીના જેવા રંગનું, બજરના રંગનું, તમાકુના રંગનું
**છીંકણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છીંકવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] જેનાથી છીંક આવે તેવો પદાર્થ. (૨) (લા.) તમાકુનાં પાનનો બારીક ભૂકો, તપખીર, સૂંઘણી, બજર
**છીંકવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'છીંક,'-ના. ધા.] (નાકથી) છીંક ખાવી. (૨) નાક સાફ કરવું. (૩) (લા.) (તોપ બંદૂક ફટાકિયા વગેરેનું ફૂટયા પહેલાં આંખ આગળથી સળગી), ફસકી પડવું. (૪) રોષે ભરાવું, ચિડાવું. **છીંકાવું** ભાવે, ક્રિ. **છીંકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**છીંકારડું** જુઓ 'છિકારડું.'
**છીંકારી** જુઓ 'છિકારી.'
**છીંકારું** જુઓ 'છિકારું.'
**છીંકાવવું, છીંકાવું** જુઓ 'છીંકવું'માં.

**છીંકોટો** પું. [જુઓ 'છીંક' દ્વારા.] કોઈ પણ પ્રાણીના નાકમાંથી ક્રોધને લઈને નીકળતો અવાજ

**છીંછડું** ન. ગોસ ઉપરનો નકામો ભાગ. (વહાણ.)

**છીંટ** સ્ત્રી. સ્ત્રીઓના ઘાઘરા વગેરેના કામમાં આવતું ભાતીગર છાપનું રંગીન કાપડ [પ્રકારનું એક કાપડ

**છીંટ-બોરવી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છીંટ' દ્વારા.] સ્ત્રીઓનું છીંટના

**છીંટલું** ન. છોતરું, ફોતરું, છોલું [લાકડાનો સોટો

**છીંટલો** પું. કાંટાનો ભારો ઉપાડવામાં વપરાતો બે પાંખાવાળો

**છીંટાવું** અ.ક્રિ. [રવા.] કોઈથી ભડકવું

**છીંડી** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. છિંડિઆ] કાંટાની કે એવી વનસ્પતિની વાડમાં કરેલો જવા-આવવાનો માર્ગ. (૨) નવેળિયું

**છીંડું** ન. [દે. પ્રા. છિંડઅ-; જુઓ 'છીંડી;' શક્યતા સં. છિદ્રની.] જુઓ 'છીંડી.' [**-ડાં શોધવાં** (રૂ. પ્ર.) દોષ જોવા પ્રયત્ન કરવો. ૦ **પાડવું** (રૂ. પ્ર.) માર્ગ ન હોય તો માર્ગ કરવો. **-ડે ચડયો(-ઢયો) ચોર** (રૂ. પ્ર.) સાંયોગિક પુરાવાનો ચોર]

**છીંપવું** અ.ક્રિ. શાંત થવું, મરવું. (૨) નાંગરવું, લંગર કરવું. છીંપાવું ભાવે., ક્રિ. છીંપાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**છીંપાવવું, છીંપાવું** જુઓ 'છીંપવું'માં.

**છુ(-છૂ)આ-છૂત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [હિં.] સ્પર્શાસ્પર્શ, આભડછેટ

**છુક છુક** ક્રિ.વિ. [રવા.] વરાળયંત્રમાંની વરાળ નીકળે એમ

**છુકછુક-ગાડી** સ્ત્રી. [+જુઓ 'ગાડી.'] રેલ-ગાડી, 'ટ્રેઇન' (બાલભાષામાં). (૨) એ નામની એક બાળ-રમત

**છુકારો** પું. 'છૂ' એવો ઉદ્ગાર (મંત્ર ભણતાં કરાતો)

**છુચ(-છ)કારવું** સ.ક્રિ. [રવા.] કૂતરાને ઉશ્કેરી કરડવા પ્રેરવું. છુચ(-છ)-કારાવું કર્મણિ., ક્રિ. છુચ(-છ)કારાવવું પ્રે., સ.ક્રિ

**છુચ(-છ)કારાવવું, છુચ(-છ)કારાવું** જુઓ 'છુચ(-છ)-કારવું'માં. [જુઓ 'છિછકલાઈ.'

**છુછકલાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છુછકલું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.]

**છુછકલું** જુઓ 'છિછકલું.'

**છુટકાર(-રો)** પું. [જુઓ 'છૂટકો' + ગુ. 'આર' – 'આરો' ત. પ્ર.] બંધન કે ફાંસામાંથી નીકળી આવવું એ, મુક્તિ, મોક્ષ. (૨) અંત, છેડો. (૩) નિકાલ, તોડ. (૪) માફી. [**-રાનો દમ ખેંચવો** (-ખેંચવો) (રૂ. પ્ર.) મુક્તિનો આનંદ અનુભવવો. ૦ **થવો** (રૂ. પ્ર.) નિર્વિઘ્ને પ્રસવ થવો]

**છુટકારા-હુકમ** પું. [જુઓ 'છુટકારો' + હુકમ.'] છોડી મૂકવાની આજ્ઞા, 'ઑર્ડર ઑફ ડિસ્ચાર્જ'

**છુટકારો** જુઓ 'છુટકાર.'

**છુટકિયું** ન. [જુઓ 'છૂટક' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] છૂટક માલ વેચનાર વેપારી. (૨) ભર ભરવામાં વપરાતાં બંને છેડાનાં દોરડાંઓમાંનું તે તે દોરડું. (૩) વિ. છૂટક

**છુટાવું** જુઓ 'છૂટવું'માં. ['છુટકાર.'

**છુટાયો** પું. [જુઓ 'છૂટવું' + ગુ. 'આવો' કૃ. પ્ર.] જુઓ

**છુટ્ટી** જુઓ 'છૂટી.'

**છુટ્ટું** જુઓ 'છૂટું.'

**છુપ-છુપામણ** (-ણ્ય), **-ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છુપાવું' + ગુ. 'આમણ'–'આમણી' કૃ. પ્ર., પહેલી બે શ્રુતિઓનો દ્વિર્ભાવ.] એ નામની એક રમત, સંતાકૂકડી

**છુપાડ(-વ)વું** જુઓ 'છુપાવું'માં.

**છુપામણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છુપાવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ પ્ર.] છુપાવાની ક્રિયા [જગ્યા

**છુપાવ** પું. [જુઓ 'છુપાવું' + ગુ. 'આવ' કૃ. પ્ર.] છુપાવાની

**છુપાવ(-ડ)વું** જુઓ 'છુપાવું'માં.

**છુપાવું** અ.ક્રિ. છપવું, સંતાવું (ગુ. માં 'છૂપવું' રૂઢ નથી, રૂઢ 'છુપાવું' છે.) છુપાડ(-વ)વું પ્રે., સ. ક્રિ.

**છુમ,** ૦ **છુમ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'છુમ છુમ' કે 'છમ છમ' એવા અવાજથી

**છુમકાર, -રો** પું. [રવા. જુઓ 'છુમકો' + ગુ. 'આર,–રો' ત. પ્ર.], **છુમકો** પું. [રવા.] 'છુમ' એવો અવાજ; જુઓ 'છુમકાર.'

**છુમ છુમ** જુઓ 'છુમ.'

**છુ(-છૂ)રિકા** સ્ત્રી. [સં.] છરી

**છુલકાવવું** જુઓ 'છૂલકવું'માં.

**છુલછુલાવવું** જુઓ નીચે 'છુલછુલાવું.' [પ્રે. સ. ક્રિ.

**છુલછુલાવું** અ.ક્રિ. [રવા.] જુઓ 'છૂલકવું'. **છુલછુલાવવું**

**છુવારો** પું. એ નામની એક વનસ્પતિ

**છું** ક્રિ. [જુઓ 'છ[૨]' વર્ત કા., પ. પુ., એ. વ. નો 'ઉં' લાગી. હકીકતે પ્રા. अच्छमि > અપ. अच्छउं > જૂ. ગુ. અછઉં, છઉં] મારી હયાતી છે. (૨) (પ્રાંતીય ક્ષેત્રે ઝાલાવાડ-ઉત્તર ગુજરાત-મધ્ય-ગુજરાતમાં બી. પુ., એ. વ.માં પણ) તારી હયાતી છે

**છૂ[૧]** ક્રિ. વિ. [રવા.] (લા.) ગૂમ કરી દેવામાં આવે એમ. (૨) ગૂમ થઈ જવામાં આવે એમ. [૦ **કરવું** (રૂ. પ્ર.) ગૂમ કરવું. ૦ **થવું** (રૂ.પ્ર.) ગૂમ થવું, નાસીને અદૃશ્ય થઈ જવું]

**છૂ[૨]** કે. પ્ર. [રવા.] કૂતરાને છુછકારવાને માટેનો ઉદ્ગાર. (૨) કપડાં ધોતી વેળાનો ધોબીનો મોઢાનો અવાજ

**છૂઆ-છૂત** (-ત્ય) જુઓ 'છુઆ-છૂત.'

**છૂગો** પું. છોગું, ફૂમતું

**છૂછ[૧]** જુઓ 'છૂ.'

**છૂછ[૨]** વિ. એકલું

**છૂછી** સ્ત્રી. [રવા.] રમતમાં કરવામાં આવતી કચ કે અણચી

**છૂ છૂ** ક્રિ. વિ. [રવા.] એવા એક અવાજથી

**છૂટ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છૂટવું.'] છૂટી જવું એ, મુક્તિ. (૨) મોકળાશ. (૩) રજા, પરવાનગી. (૪) રકમ જતી કરવી એ, 'રેમિશન.' (૫) પતંગની દોરીની ઢીલ. (૬) ખામી, કચાશ, 'ડ્રૉ-બૅક'. [૦ **આપવી** (રૂ. પ્ર.) કરવા સ્વતંત્રતા આપવી. ૦ **કરવી,** ૦ **કાઢવી** (રૂ. પ્ર.) દીવાલમાં લીટાથી માપ કાઢવું. ૦ **થવી** (રૂ. પ્ર.) તંગી ન રહેવી. ૦ **મૂકવી** (રૂ. પ્ર.) મોકળાશ રાખવી. (૨) પતંગની દોરીને ઢીલી મૂકવી, સે જવા દેવી. (૩) નાણાંની લેવડદેવડમાં થોડું જતું કરવું. ૦ **રાખવી** (રૂ. પ્ર.) અમુક મર્યાદા સુધી થવા-કરવા-જવા દેવું. ૦ **લેવી** (રૂ. પ્ર.) હદથી વધુ સ્વતંત્રતા ભોગવવી]

**છૂટક** વિ. [જુઓ 'છૂટું' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] છૂટું છૂટું, અલગ અલગ. (૨) ક્રિ. વિ. જથ્થાબંધ નહિ એમ

**છૂટક-છાટક** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'છૂટક,'- દ્વિર્ભાવ.] છૂટું છૂટું

અને થોડું થોડું હોય એમ

**છૂટક-બીલસ** સ્ત્રી. લખોટીની એ નામની એક રમત

**છૂટકો** પું. [જુઓ 'છૂટવું'+ગુ. 'કો' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'છુટકાર.'

**છૂટ-કોણિયું** વિ. [જુઓ 'છૂટું' + 'કોણ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કાટખૂણાથી ઓછા અંશના ખૂણાવાળું

**છૂટ-ચાલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છૂટું' + 'ચાલ.[૧]'] ઘોડાની એક ખાસ પ્રકારની ઉતાવળી ચાલ

**છૂટ-છાટ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છૂટવું' દ્વારા.] કહેવામાં વર્તનમાં વ્યવહારમાં લીધેલી વધુ છૂટ, મર્યાદાથી આગળ વધવું એ, 'કન્સેશન.' (૨) મુકાણ, ઘટાડેલી રકમ

**છૂટ-દડા-ફૂટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છૂટું' + 'દડો' + 'ફૂટવું.'] (લા.) એ નામની એક દેશી રમત (દડાની)

**છૂટ-દડી** સ્ત્રી., **-ડો** પું. [જુઓ 'છૂટું' + 'દડી'-'દડો.'], **છૂટ-પીટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છૂટું' + 'પીટવું.'] (લા.) એ નામની રમત (દડાની)

**છૂટવું** અ. ક્રિ. [સં. छुट्નું કર્મણિ. छुट्य- > પ્રા. छुट्ट] છૂટું પડવું, અલગ થવું. (૨) બંધન-મુક્ત થવું. (૩) છૂટી મળવી. (૪) નોકરીમાંથી મુક્તિ મળવી. (૫) વછૂટવું. છૂટી પડવું (રૂ. પ્ર.) બરબાદ જવું. નકામું થવું] **છુટાવું** ભાવે, ક્રિ. **છોડવું** પ્રે., સ. ક્રિ. **છોડાવવું** પુનઃપ્રે., સ. ક્રિ.

**છૂટા** પું., બ. વ. [જુઓ 'છૂટું.'] (લા.) પરચૂરણ, ચીલર

**છૂટા-છેડા** પું., બ.વ. [જુઓ 'છૂટું' + 'છેડો.'] (છેડાછેડી બંધાઈ પતિ-પત્ની થયેલા, એ છેડા છૂટા કરી નાખવા) લગ્નસંબંધમાંથી મુક્તિ, તલાક, છેડો-છૂટકો, 'ડાઇવોર્સ. [૦ **આપવા**, ૦ **કરવા** (રૂ. પ્ર.) પતિ તરફથી લગ્નસંબંધ રદ કરવો. ૦**લેવા** (રૂ. પ્ર.) પત્ની તરફથી લગ્નસંબંધ રદ કરવા]

**છૂટા-બારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છૂટું' + 'બારી.'] જુઓ ['છટક-બારી.'

**છૂટા-હાથ** પું., બ.વ. [જુઓ 'છૂટું' + 'હાથ.'] (લા.) ગંજીફાની એક જાતની રમત (જેમાં ચારે જણની સ્વતંત્રતા રહે છે, બબ્બેનો પક્ષ નહિ.)

**છૂટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છૂટવું+ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] રોકાણ ન રહેવું એ, છુટકારો. (૨) રજા, પરવાનગી. (૩) આરામનો દિવસ, અગતો, અણૂજો, પાખી. (૪) નવરાશ, ફુરસદ (ચારે માટે 'છુટ્ટી')

**છૂટી-દડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છૂટું' + 'દડી'] જુઓ 'છૂટ-દડી.'

**છૂટું** વિ. [દે. પ્રા. छुट्टअ-] અલગ થયેલું, મુક્ત, મોકળું. (૨) સાંધા કે બંધનમાંથી છૂટેલું. (૩) ઝૂલતું, લબડતું. (૪) ફેલાઈને પડેલું, વિસ્તરેલું. (૫) જથ્થાબંધ નહિ તેવું, છૂટક. (૬) ન. પરચૂરણ, ચીલર. (બધે માટે 'છુટ્ટું.' [-ટી **ચાલ** (-લ્ય) (રૂ. પ્ર.) નિરંકુશતા. -ટી **મૂડી** (રૂ. પ્ર.) વેપારમાં ન રોકાયેલી પૂંજી, 'ફ્લોટિંગ સમ.' ૦ **મારવું** (રૂ. પ્ર.) હાથથી કાંઈક ફેંકી મારવું. ૦ **મૂકવું** (રૂ. પ્ર.) જેમ કરે તેમ કરવા દેવું. -ટે **દુપટ્ટે** (રૂ. પ્ર.) મોકળાશથી (૨) ભય વિના. -ટે **હાથે** (રૂ. પ્ર.) ઉદારતાથી. -ટો **દોર** (રૂ. પ્ર.) સ્વચ્છંદતા, સ્વતંત્રતા, નિરંકુશપણું. -ટો **હાથ** (રૂ. પ્ર.) ઉદારતા. (૨) ચિત્ર દોરવાની કે હથિયાર વાપરવાની નિષ્ણાતતા]

**છૂટું-છવાક** વિ. [જુઓ 'છૂટું' દ્વારા.] (લા.) કુટુંબકબીલા વિનાનું, નડંગ-ધડંગ. (૨) ફિકર વિનાનું

**છૂટું-છવાયું** વિ. [જુઓ 'છૂટું' + 'છવાયું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] તદ્દન અલગ અલગ થઈ રહેલું, વેરણ-છેરણ. (૨) રડ્યું-ખડ્યું, કોઈક જ, 'આઇસોલેઇટેડ'

**છૂત-અછૂત, છૂતાછૂત** સ્ત્રી. [હિં.] સ્પર્શાસ્પર્શ, આભડછેટ

**છૂપવું** અ. ક્રિ. જુઓ છુપાવું' (આ ધાતુ 'છૂપેલું' જેવા એકાદ પ્રયોગમાં જોવા મળે છે)

**છૂપાછૂપ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'છૂપવું,'–દ્વિર્ભાવ.] 'છૂપી [ગુપ્ત રીતે

**છૂપી-પોલીસ** સ્ત્રી. [જુઓ છૂપું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય. + અં.] ગુપ્ત બાતમી મેળવનાર સિપાઈ, 'ડિટેક્ટિવ'

**છૂપી-પોલીસ-વિભાગ** પું. [+ સં.] ગુપ્તચર-વિભાગ, 'ક્રિમિનલ ઇન્વેસ્ટિગેશન ડિપાર્ટમેન્ટ,' 'સી. આઈ. ડી.'

**છૂપું** વિ. [જુઓ 'છૂપવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] છુપાયેલું, ગુપ્ત, છાનું. [૦ **રહેવું** (–રે:વું) (રૂ. પ્ર.) ઢંકાઈ રહેવું. ૦ **રાખવું** (રૂ.પ્ર.) ખાનગી રાખવું]

**છૂ-મંતર** (-મન્તર) ન. [જુઓ 'છૂ' + સં. मन्त्र અર્વા. તદ્ભવ.] (લા.) જાદૂ-મંત્ર, જંતરમંતરનો પ્રયોગ. [૦ **કરવું** (રૂ. પ્ર.) નજરબંધીથી ગુમ કરી દેવું. ૦ **થઈ જવું**, ૦ **થવું** (રૂ. પ્ર.) અદશ્ય થવું. (૨) નાસી જવું]

**છૂરિકા** જુઓ 'છુરિકા.'

**છૂલ** ન. એ નામનું એક ઝાડ

**છૂલકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'છલ છલ' એવો અવાજ કરવો. (૨) ગુદામાંથી વિષ્ઠા કાઢવી. (૩) ધીમે ધીમે પેશાબ કરવો. (૪) વીર્ય કાઢવું. **છુલકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**છૂસદો** પું. નાનાં વાગોળનારાં પ્રાણીઓના જઠરમાંનો એક ખાટો પાચક રસ

**છૂંકો** પું. લીંબુનો રસ

**છૂં(-છું)છ** (-છ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. छुंछुई] કડવાં બીની એ [નામની એક ભાજી

**છૂંછડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છૂંછડો' + ગુ. 'ઈ,' સ્ત્રીપ્રત્યય.] એ એ નામનો છછડાના પ્રકારનો એક છોડ

**છૂંછડો** પું એ નામનો એક છોડ

**છૂંછણું** ન. પુરુષના લિંગના ફૂલ ઉપરની ટોપી

**છૂંછાટ** પું. [જુઓ 'છૂં + છું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] (લા.) ચાલાકી, હોશિયારી

**છૂંછાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'છૂં' + 'છાં'] (લા.) ઘંતર-મંતર, [જાદૂ-વિદ્યા

**છૂંછું** ન. વણાટ વગેરેમાં ફીપડી આવેલો ત્યાં ત્યાંનો નાનો નાનો ફોદો, ફૂંછું

**છૂંદણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છૂંદવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] છૂંદવાની ક્રિયા, છૂંદણ. (૨) છૂંદવાની રીત. (૩) છૂંદીને પાડેલી ભાત

**છૂંદણું** ન. [જુઓ 'છૂંદવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] છૂંદવાની ક્રિયા. (૨) છૂંદીને પાડેલી ભાત, ત્રાજવું (સ્ત્રી-પુરુષોના શરીર પર ટોચીને કરાય છે.)

**છૂંદવું** સ. ક્રિ. [સં. क्षुद्-क्षुन्द् > પ્રા. छुंद] ચપટું થઈ જાય એમ કચડવું, છૂંદા જેવું કરવું. (૨) (શરીરની સપાટી ઉપર) ત્રાજવું ત્રોફવું, છૂંદણું કરવું. છૂંદવું કર્મણિ., ક્રિ. **છૂંદાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**છૂંદા-પાક** પું. [જુઓ 'છૂંદો' + સં.] (લા.) ખૂબ માર મારવો એ, મેથી-પાક

**છૂંદાવવું, છૂંદાવું** જુઓ 'છૂંદવું'માં.

**છૂંદો** પું. [જુઓ 'છૂંદવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] છૂંદી કચરીને કરેલો લોંદો કે લોચો, ખીમો. (૨) કાચી કેરીના છીણનું ગળ્યું-તીખું અથાણું. [૦ કરી ના(-નાં)ખવો (રૂ. પ્ર.) મારીને કચડી નાખવું]

**છૂંસ(-શ)** (-સ્ય, -શ્ય) સ્ત્રી. એ નામનો એક છોડ (શાકનો)

**છે** (છે) ક્રિ. [જુઓ 'છ;[2]' વર્ત. કા., બી. પુ., એ. વ., અને ત્રી. પુ., એ. વ. - બ. વ.નું રૂપ. [એ. વ. નું પાલી. अच्छति > પ્રા. अच्छइ-અપ. अच्छइ > જૂ. ગુ. अछइ, छइ.] તારી કે એની યા એમની હયાતી છે [(કાવ્ય.)

**છેક[1]** પું. [સં.] એ નામનો એક અનુપ્રાસ (જડ)-શબ્દાલંકાર.

**છેક[2]** પું. [દે. પ્રા. छेअ; 'ક' પાછળથી] છેડો, અંત, છેવાડું. (૨) ક્રિ. વિ. તદ્દન સાવ [છેકાછેકી, છેક-ભૂંસ

**છેક-છા(-છૂ)ક** (છેક્ય-છા(-છૂ)ક્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છેકવું'-દ્વિર્ભાવ.]

**છેકડું** વિ. ગંભીર નહિ તેવું. (૨) મશ્કરું. (૩) તોફાની

**છેકણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છેકવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] છેકછાક કરવાની ક્રિયા. (૨) છેકછાક કરવાની રીત. (૩) છેકવાનું સાધન, 'રબ્બર.' (૪) છેકો-લીટો-ખસરો કરવાનું સુતારનું સાધન [સાધન, છેકણી, 'રબ્બર'

**છેકણું** ન. [જુઓ છેકવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] છેકવાનું

**છેક-ભૂંસ** (છેક્ય-ભૂંસ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છેકવું' + 'ભૂંસવું.'] જુઓ 'છેક-છાક.'

**છેકવું** સ. ક્રિ. (લખેલું ચીતરેલું કોઈ સાધનથી) ઉખેડવું, ભૂંસવું, કાઢી નાખવું. (૨) છેકો કે લીટો યા ખસરો કરવો. છેકાવું કર્મણિ., ક્રિ. છેકાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**છેકાછેક** (-ક્ય), -કી સ્ત્રી. [જુઓ 'છેકવું' -દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'છેક-છાક.'

**છેકાનુપ્રાસ** પું. [સં. छेक + अनु-प्रास] ચરણમાં અનેક વર્ણોની આવૃત્તિવાળો અનુપ્રાસ, -શબ્દાલંકાર, જુઓ 'છેક.[1]' (કાવ્ય.)

**છેકાપહ્નુતિ** સ્ત્રી. [સં. छेक + अप-ह्नुति] એ નામનો એક અર્થાલંકાર ('અપહ્નુતિ અલંકારનો એક પ્રકાર). (કાવ્ય.)

**છેકાવવું, છેકાવું** જુઓ 'છેકવું'માં.

**છેકો** પું. [જુઓ 'છેકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] છેકવાની ક્રિયા. (૨) લીટો, આંકો, ખસરો. [૦ મારવો, ૦ મૂકવો (રૂ. પ્ર.) લીટી મારી રદ કરવું]

**છેકોક્તિ** સ્ત્રી. [સં. छेक + उक्ति] ચતુરાઈ ભરેલું વેણ. (કાવ્ય.)

**છે-છે-છી-છી** સ્ત્રી. [રવા.] નકામી મહેનત, ભાંજઘડ. (૨) ક્રિ. વિ. (લા.) એમ નહિ એ રીતે

**છેજારો** પું. કડિયો

**છેટા-વા-નું** વિ. [જુઓ 'છેટું' + 'વા' અંતરવાચક + ગુ. 'નું' છ. વિ.ના અર્થનો અનુગ] દૂરથી આવેલું, આઘેથી આવેલું

**છે(-છેં)ટાવવું** જુઓ 'છે(-છેં)ટાવું'માં.

**છે(-છેં)ટાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'છેટું,' -ના. ધા.] (લા.) ખિન્ન થવું. (૨) રિસાવું. છે(-છેં)ટાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**છેટી** સ્ત્રી. નાની પોતડી, ફાળિયું, (૨) શણનું પોતિયું. (૩) પછેડી, ખેસ, ફૂપડો

**છેટું** વિ. વેગળું, દૂરનું. (૨) અલગ રહેલું, અળગું. (૩) ન. અંતર, ફાસલો. [૦ પડવું (રૂ. પ્ર.) અણબનાવ થવો. ૦ ભાંગવું (રૂ. પ્ર.) મતભેદ દૂર કરવો]

**છેટે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'છેટું' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] દૂર, આઘે, વેગળે. [૦ થવું, ૦ બેસવું (-બૈસવું) (રૂ. પ્ર.) સ્ત્રીનું રજસ્વલા-ધર્મમાં આવવું]

**છેડ[1]** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છેડવું.'] છેડતી, અટકચાળું, અડપલું. (૨) પજવણી, ખિજવણી. (૩) (લા.) વાદ્ય ઉપર લેવામાં આવતો રાગનો આલાપ. [૦ કરવી (રૂ.પ્ર.) (સ્ત્રીની મર્યાદાનો ભંગ થાય એમ) અડપલું કરવું]

**છેડ[2]** (-ડ્ય) સ્ત્રી. હળનો વચ્ચે રહેતો લાંબો દાંડો

**છેડ(-ડા)-ઉતાર** વિ. [જુઓ 'છેડો' + 'ઉતારવું.'] શંકુ-આકારનું

**છેડ-ખાની** (છેડ્ય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'છેડ' દ્વારા.] જુઓ 'છેડતી.'

**છેડ-ખોરું** (છેડ્ય-) વિ. [જુઓ 'છેડ' + ફા. 'ખોર્' પ્ર. + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] છેડતી કરનારું

**છેડ-છાડ** (છેડ્ય-છાડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છેડ,'-દ્વિર્ભાવ.] **છેડણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છેડવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.], **છેડતી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છેડવું' દ્વારા.] છેડ, અડપલું. (૨) પજવણી. 'મોલેસ્ટેશન'

**છેડલિયો, છેડલો** પું. [જુઓ 'છેડો' + ગુ. 'લ' + 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'છેડો.' (પદ્યમાં.)

**છેડવું** સ. ક્રિ. [સર૦ હિં. छेड़ना.] અટકચાળું કરવું. (૨) ખીજવવું, પજવવું. (૩) (લા.) ઉશ્કેરવું. (૪) આરંભવું. (૫) વગાડવું. છેડાવું કર્મણિ., ક્રિ. છેડાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**છેડા-ગાંઠણ, -ણું** ન. [જુઓ 'છેડો' + 'ગાંઠવું' + ગુ. 'અણ' -'અણું' કૃ. પ્ર.] લગ્ન વખતે વરકન્યાની છેડાછેડી બાંધવી એ. (૨) છેડાછેડી બાંધવાનું લૂગડું. (૩) છેડાછેડી બાંધવા માટે નણંદને અપાતી રકમ

**છેડા-છૂટ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છેડો' + 'છૂટવું.'] (લા.) અમુક વરસ સુધી બંધણીથી ગરાસ વગર વ્યાજે ખાવો એ

**છેડા-છૂટકો** પું. [જુઓ 'છેડો' + 'છૂટકો.'] (લા.) છૂટા-છેડા, તલાક. (૨) પ્રસવ, પ્રસૂતિ. (૩) ભાગીદારી છૂટી પડવી એ (સમાધાનપૂર્વક)

**છેડાછેડ** (-ડ્ય), -ડી[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'છેડવું;' -દ્વિર્ભાવ. + 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] વારંવાર કરવામાં આવતી છેડતી

**છેડા-છેડી[2]** સ્ત્રી. [જુઓ 'છેડો' - દ્વિર્ભાવ. + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય.] વરકન્યા કે પતિપત્નીને માંગલિક પ્રસંગે બંનેના વસ્ત્રના છેડાની બંધાતી ગાંઠ

**છેડા-બંધણ, -ણું** (-બન્ધણ, -ણું) ન. [સં. बन्धन-क > પ્રા. बन्धण-अ-], **છેડા-બાંધણ, -ણું** ન. [જુઓ 'છેડો' + 'બાંધવું' + ગુ. 'અણ' -'અણું' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'છેડા-ગાંઠણ.'

**છેડાવ** પું. [જુઓ 'છેડવું' + ગુ. 'આવ' કૃ. પ્ર.] (લા.) હુમલો, ચડાઈ

**છેડાવવું, છેડાવું** જુઓ 'છેડવું'માં.

**છેડા-હાર** પું. [જુઓ 'છેડો' + સં.] ડોકનું એક જાતનું ઘરેણું

**છેડો** પું. [જુઓ 'છેક;' ત્યાંના 'ક'ની જેમ ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] અંતનો ભાગ, છેવટનો ભાગ. (૨) હદ, સીમાડો.

(૩) (લા.) આશ્રય, આશરો. [-ડા ગાંઠવા, -ડા બાંધવા (રૂ.પ્ર.) લગ્ન કરવાં. -ડા છોડી ના(-નાં)ખવા (રૂ. પ્ર.) સંબંધ તોડી નાખવો. -ડા લેવા (રૂ. પ્ર.) મરણ પાછળ સ્ત્રીઓએ રોવું. -ડે ગાંઠ વાળવી (રૂ. પ્ર.) યાદ રહે એવો પ્રયત્ન કરવો. (૨) દૃઢ નિશ્ચય કરવો. -ડે બાંધવું (રૂ. પ્ર.) સંઘરો કરવો. -ડે બાંધીને લઈ જવું (રૂ. પ્ર.) અપકીર્તિ વહોરવી. -ડે વળગાડવું (રૂ. પ્ર.) દરકાર કરવી. (૨) લાગણી ધરાવવી. ૦ ઘેરવો (રૂ. પ્ર.) પાલવ ઝાલવો. ૦ છૂટવો (રૂ. પ્ર.) અંત આવવો, સંબંધ પૂર્ણ થવો. ૦ છોડાવવો (રૂ. પ્ર.) નિકાલ આણવો. ૦ ઝાલવો, ૦ પકડવો (રૂ. પ્ર.) આશરો કરવો. (૨) પ્રત્યક્ષ ચોરી વગેરે કરતાં પકડવું. ૦ ઢાંકવો, ૦ વાળવો (રૂ. પ્ર.) મર્યા પાછળ રોવું. ૦ તાણવો (રૂ. પ્ર.) લાજ કાઢવી. (૨) છેડતી કરવી. ૦ ના(-નાં)ખવો (રૂ. પ્ર.) મોટા ભાઈની વિધવાએ દેરવટું વાળવું. ૦ પાથરવો (રૂ. પ્ર.) આજીજી કરવી, કાલાવાલા કરવા. ૦ ફાડવો (રૂ. પ્ર.) સંબંધ તોડી નાખવો. ૦ મુકાવવો (રૂ.પ્ર.) રોવું અટકાવવું. ૦ સાધવો (રૂ. પ્ર.) આશરો કરવો]

છેડો-છૂટકો જુઓ 'છેડા-છૂટકો.'

છેડો-ઝાલણું ન. [જુઓ 'છેડો' + 'ઝાલવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] પરણીને આવતાં વહુ સાસુનો છેડો ઝાલતાં અપાતી રકમ

છેતરપ (-પ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છેતરવું' + ગુ. 'અપ' કૃ. પ્ર.], છેતર-પટ્ટી, છેતર-પીંડી સ્ત્રી. [જુઓ 'છેતરવું' દ્વારા.] છેતરવું એ, ઠગાઈ, વંચના, 'ચીટિંગ'

છેતર-બાજી સ્ત્રી. [જુઓ 'છેતરવું' + ફા.] છેતરવાની કળા

છેતરવું સ. ક્રિ. [સં. छित्वर વિ. લુચ્ચું > પ્રા. छित्तर; -ના. ધા.] છળવું, પટાવવું, ફોસલાવવું. (૨) ફસાવવું. છેતરાવું કર્મણિ., ક્રિ. છેતરાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

છેતરાણ ન. [જુઓ 'છેતરાવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] છેતરાવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) નુકસાન, ખોટ

છેતરામણ ન., -ણી સ્ત્રી. [જુઓ છેતરવું' + ગુ. 'આમણ' -'આમણી' કૃ. પ્ર.] છેતરાવાપણું, વંચના, પ્રતારણા

છેતરામણું વિ. [જુઓ 'છેતરવું' + ગુ. 'આમણું' કૃ. પ્ર.] છેતરી લે તેવું, વંચક, પ્રતારક

છેતરાવવું, છેતરાવું જુઓ 'છેતરવું'માં.

છેતરી સ્ત્રી. ઘાસની ગોળીને ગળે બાંધવાનું દોરડું

છે(-છેં)તાળી(-ળી)સ(-શ) વિ. [સં. षड्-चत्वारिंशत् સ્ત્રી. > પ્રા. छायालीस; *छत्तालीस ની પણ શકયતા] ચાળીસ અને છની સંખ્યાનું

છે(-છેં)તાળી(-ળી)સ(-શ)-મું વિ. [+ ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] છેતાળીસની સંખ્યાએ પહોંચેલું [નાખવા જેવું

છેત્તવ્ય વિ. [સં.] છેદવા પાત્ર, કાપી નાખવા જેવું, ઉખેડી

છેદ પું. [સં.] કાપવું એ, કાપ. (૨) કાપો, વાઢ. (૩) કાણું, બાકું, વેહ. (૪) જૈન સંપ્રદાયના ધર્મગ્રંથોનો એક એ નામનો વિભાગ, છેદ-સૂત્ર. (જૈન.) [૦ ઉડાડવો (રૂ. પ્ર.) રકમ કાપી દઢભાજક મૂકવો (ગ.) (૨) સાફ કરી નાખવું. ૦ કાઢવો (રૂ. પ્ર.) રદ કરવું. ૦ મૂકવો (રૂ. પ્ર.) કાપો પાડવો]

છેદક વિ. [સં.] છેદ કરનારું

છેદ-ગમ પું. અપૂર્ણાંકવાળા સમીકરણમાં બંને પક્ષોને લઘુતમથી ગુણી પૂર્ણાંક કરવાની પ્રક્રિયા. (ગ.)

છેદન ન. [સં.] કાપવું એ, ઉખેડવું એ

છેદન-કર્મ ન. [સં.] વાઢ-કાપ, 'ઑપરેશન'

છેદન-કલા(-ળા) સ્ત્રી. [સં.] શરીરમાંની તૂટ-ભાંગ કે ગૂમડાં જખમ વગેરેની વાઢકાપ કરી દુરસ્ત કરવાની વિદ્યા, 'સર્જરી'

છેદન-બિંદુ (બિન્દુ) ન. [સં., પું.] જયાં એકબીજી લીટી એકબીજીને છેદતી હોય તે સ્થાન. (ગ.) [વિનાશ

છેદન-ભેદન ન. [સં.] છિન્નભિન્ન કરી નાખવું એ, સંપૂર્ણ

છેદન-રેખા સ્ત્રી. [સં.], છેદન-લીટી સ્ત્રી. [સં.+જુઓ 'લીટી.'] ગોળાકારના બે ભાગ કરનારી રેખા. (ગ.)

છેદન-શાસ્ત્ર ન. [સં.] જુઓ 'છેદન-કલા.'

છેદન-શુદ્ધિ સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'છેદ-ગમ.'

છેદન-સ્થલ(-ળ) ન. [સં.] જુઓ 'છેદન-બિંદુ.'

છેદનાકૃતિ સ્ત્રી, [સં. छेदन+आ-कृति] ખંડચિત્ર, 'સેક્શન'

છેદનાપગમ પું. [સં. छेदन+अप-गम] જુઓ 'છેદ-ગમ'-'છેદ-શુદ્ધિ.' [કે પાડનારું હથિયાર, છીણી

છેદની સ્ત્રી. [સં. छेदन + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] છેદ કરનારું

છેદનીય વિ. [સં.] જુઓ 'છેત્તવ્ય.'

છેદવું સ. ક્રિ. [સં. छेद પું.,ના.ધા.] કાપવું, ઉખેડવું, ઉચ્છિન્ન કરવું, (૨) કાણું પાડવું, વીંધવું, છિદ્ર કરવું. (૩) જખમ કરવો. (૪) લીટીઓનું એકબીજીને વટાવવું. (૫) દઢભાજક મૂકવા ઉપર-નીચેની રકમો ઉપર કાપો મૂકવો. છેદાવું કર્મણિ., ક્રિ. છેદાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

છેદ-શુદ્ધિ સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'છેદન-શુદ્ધિ.'

છેદાકૃતિ સ્ત્રી. [સં. छेद+आ-कृति] જુઓ 'છેદનાકૃતિ.'

છેદાપગમ પું. [સં. छेद + अप-गम] જુઓ 'છેદનાપગમ.'

છેદાવવું, છેદાવું જુઓ 'છેદવું'માં. ['ટ્રાન્સવર્સલ.' (ગ.)

છેદિકા સ્ત્રી. [સં.] એકબીજી રેખાને એકબીજી છેદતી રેખા,

છેદિત વિ [સં] છેદવામાં આવેલું

છેદોપસ્થાન ન. [સં. छेद + उप-स्थान], -નીય ન. [સં.] પૂર્વ પર્યાયોને છેદી મહાવ્રતોનું આરોપણ કરવું એ પ્રકારનું એક ચારિત્ર. (જૈન.)

છેદ્ય વિ. [સં.] જુઓ 'છેત્તવ્ય'-'છેદનીય.'

છેપ, ૦ટી સ્ત્રી. પૂંછડી

છેબકું, છેબું ન. [રવા., છેબું' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (સામાની) અંગત એબ કે ખામી યા દોષ

છેમંડ (છેમણ્ડ) ન. અનાથ બાળક, યતીમ

છેર (છેઃર) પું., (છેઃરય) સ્ત્રી. [જુઓ છેરવું.'] છેરવું એ. (૨) પશુનો પાતળો મળ. (૩) એરો, ખેરંટો, ભૂકો

છેરણ[1] (છેઃરણ) વિ. જુઓ 'છેરવું' + ગુ. 'અણ' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] છેર્યા કરનારું. (૨) (લા.) બીકણ, હારણ

છેરણ[2] (છેઃરણ) ન. [જુઓ 'છેરવું' + ગુ. 'અણ' ક્રિયાવાચક કૃ. પ્ર.] છેરવાની ક્રિયા. (૨) પાતળો ઝાડો થવો એ

છેરવું (છેઃરવું) અ. ક્રિ.[રવા.] (પશુના વિષયમાં) પાતળો મળ કાઢવો. (૨) (લા.) ભયનો અનુભવ કરવો, બીવું, ડરવું. છેરાવું (છેઃરાવું) ભાવે., ક્રિ. છેરાવવું (છેઃરાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**છેરંટો** (છેઃરણ્ટો), **છેરાટો** (છેઃરાટો) પું. [જુઓ 'છેરવું' દ્વારા.] જુઓ 'છેર.'

**છેરામણ** (છેઃરામણ) ન. સ્ત્રી. [જુઓ 'છેરવું'+ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'છેર(૧)(૨).'

**છેરાવવું, છેરાવું** (છેઃરા-) જુઓ 'છેરવું'માં.

**છેરિયાં**[૧] (છેઃરિયાં) ન., બ. વ. [જુઓ 'છેરવું'+ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] (લા.) ભયની લાગણી. [૦ **ના(-નાં)ખવાં** (રૂ. પ્ર.) ભયભીત થવું]

**છેરિયાં**[૨] ન., બ. વ. અનાજ જોખવાનાં કપડાનાં ત્રાજવાં

**છેલ**[૧] (છેલ) પું. [દે. પ્રા. छइल्ल] વિદગ્ધ, ચતુર માણસ. (૨) વરણાગિયો, ફાંકડો (૩) ખેલાડી માણસ [પૂર

**છેલ**[૨] (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છેલાવું.'] (પાણીની) રેલ, વાઢ,

**છેલ-કડી** (છેલ-) સ્ત્રી. જુઓ 'છેલ'[૧] + 'કડી.'] પુરુષની કાનના મથાળે પહેરવાની બે પરોવાયેલા અને એક વચ્ચે લટકતા લાંબા પારાવાળી કડી કે વાળી (સોના કે મોતીની)

**છેલ-કાંટો** (છેલ-) પું [જુઓ 'છેલ[૧]' + કાંટો.,] સ્રીને કાને પહેરવાનું એક ઘરેણું

**છેલ-ફોબી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છેલ[૨]' +'ફોબું' + ગુ. 'ઈ' સ્રીપ્રત્યય.] છેલ ફરી વળે તેવી જમીનની એક જાત

**છેલ-છટાક, -કિયું** (છેલ-) વિ. [જુઓ 'છેલ[૧]' + રવા. 'છટાક' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **છેલ-છબીલું** (છેલ-) વિ. જુઓ 'છેલ[૧]' + 'છબીલું.'] ફાંકડેશાવ, છેલબટાઉ, છેલછબીલું, વરણાગિયું, મોહક અને ભપકાદાર

**છેલ-છેલ્લું** વિ. [જુઓ 'છેલ્લું,'–દ્વિભાવ.] તદ્દન છેલ્લું, છેલ્લામાં છેલ્લું {ત. પ્ર.] જુઓ 'છેલ-છબીલું.'

**છેલડ,-ડું** (છેલ-) વિ. [જુઓ 'છેલ[૧]' + ગુ. 'ડ'–'ડું' સ્વાર્થે

**છેલણ**[૧] (છેલણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છેલ[૧]' + ગુ. 'અણ' સ્રીપ્રત્યય.] વરણાગિયણ, છેલછબીલી

**છેલણ**[૨] ન. [જુઓ 'છેલાવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] પાણીનું નદી બહાર ઊભરાઈ જવું એ. (૨) ઘી પાળીની બહાર ઊભરાય એ પ્રકારનું રબારી કોમનું માતાના ઉત્સવ નિમિત્તે ગોળ ચોખાનું ભોજન. [૦ **પાવાં** (રૂ. પ્ર.) છેલણની રીતે ભોજન કરાવવું] [પીનારો માણસ

**છેલણિયો** પું. [જુઓ 'છેલણ[૨]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] છેલણ

**છેલ-બટાઉ** (છેલ-) વિ. [હિં.] જુઓ 'છેલ-છટાક.'

**છેલરાવવું, છેલરાવું** જુઓ 'છેલારવું'માં.

**છેલ-વહેલું**(-વૅઃલું) [જુઓ 'છેલ્લું'+'વહેલું.'] જુઓ 'છેલ-છેલ્લું.'

**છેલ-વાડિયું** વિ. [જુઓ 'છેલ્લું' + 'વાડો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) શેત્રુંજી નદીના કાંઠાનું રહીશ

**છેલવાડિયો** પું, [જુઓ 'છેલ-વાડિયું.'] (ગામને છેવાડે રહેનાર) ભંગી, ઝાંપડો [કાઢવામાં આવતો એક વેશ

**છેલ-વાવડું** ન. [જુઓ 'છેલ્લું' દ્વારા.] ભવાઈના અંતભાગમાં

**છેલ-વેલ્લું** (છેલ-વૅઃલ્લું) જુઓ' 'છેલ-વહેલું'.

**છેલંછેલ**[૧] (છેલમ્-છેલ) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'છેલ્લું,'–દ્વિર્ભાવ.] તદ્દન છેલ્લે

**છેલંછેલ**[૨] (છેલમ્ છેલ-) ક્રિ વિ. [જુઓ 'છેલ,[૨]' -દ્વિર્ભાવ.] ભારે પૂર આવી રેળાઈ ગયું હોય એમ

**છેલાઈ** (છેલાઇ) સ્ત્રી. [જુઓ 'છેલ[૧]' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] છેલપણું. (૨) અક્કડબાજી. (૩) ઉદ્ધતાઈ

**છેલાણી** (છેલાણી) વિ. પું. (જુઓ 'છેલ[૧]' + ગુ. 'આણી' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'છેલ.[૧]'

**છેલારવું** સ. ક્રિ. ચોરવું, લૂંટવું. **છેલરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **છેલરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**છેલાવવું** જુઓ નીચે 'છેલાવું'માં.

**છેલાવું** અ. ક્રિ. (નદી તળાવ કે નાના મોટા પાત્રમાંથી પ્રવાહીનું ઊભરાઈને) પ્રસરવું, રેલાવું. **છેલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**છેલિયો** (છેલિયો) પું [જુઓ 'છેલ[૧]' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] જુઓ 'છેલ.[૧]' (૨) ઘોડાની એક જાત

**છેલી** (છેલી) સ્ત્રી. [જુઓ 'છેલો' + ગુ. 'ઈ' સ્રીપ્રત્યય.] વરણાગિયણ, છેલછબીલી

**છેલુ(-લૂ)ડો** (છેલુ(-લૂ)ડો) પું. [જુઓ 'છેલ[૧]' + ગુ. 'ઉ' + 'ડું' ત. પ્ર.] જુઓ 'છેલ.[૧]' (પદ્યમાં.)

**છેલું** ન. ખેતરના ઢાળ તરફના ભાગમાં પાણી જવાનો ખોદાણવાળો ભાગ. (૨) નાનો વોકળો, નાનું વાંધું, નાનું વાયું

**છેલૂડો** (છેલૂડો) જુઓ 'છેલુડો.' ['છેલ.[૧]'

**છેલો** (છેલો) પું [જુઓ 'છેલ[૧]' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] જુઓ

**છેલ્લું** વિ. [જુઓ 'છેક'; દે. પ્રા. छेअ+અપ. उल्लअ દ્વારા.] તદ્દન છેડે રહેલું, આખરનું, અંતિમ. [**-લ્લા ખોળાનું** (રૂ. પ્ર.) છેલ્લું અવતરેલું. **-લ્લા દહાડા** (-દાઃડા) (રૂ. પ્ર.) પ્રસૂતિ થવાની નજીકનો સમય. **-લ્લા પ્રણામ** (રૂ. પ્ર.) આશાનો અંત. **-લ્લી અવસ્થા** (રૂ. પ્ર.) ઘડપણ, મૃત્યુ નજીકનો સમય. **-લ્લી ઘડી, -લ્લી વેળા** (રૂ.પ્ર.) મૃત્યુ નજીકનો સમય. **-લ્લી ઘડીએ** (-ઘડિયે) (રૂ. પ્ર.) કામ પૂરું થવાના સમયે. **-લ્લી લાંબી** ઊંઘ (રૂ.પ્ર.) મરણ, અવસાન. **-લ્લી વાત** (રૂ.પ્ર.) બાંધછોડ, 'કોમ્પ્રોમાઇ-ઝ.' **-લ્લી સનદ** (રૂ.પ્ર.) મરણ. **-લ્લે કોળિયે** (રૂ. પ્ર.) જમીને તરત જ. **-લ્લે છાબડે બેસી જવું** (-બેસી-) (રૂ. પ્ર.) જાતિસ્વભાવ ઉપર જવું. **-લ્લે પગથિયે, -લ્લે પાટલે** (રૂ. પ્ર.) ઊતરી પડેલી સ્થિતિ. **-લ્લે રવિવારે** (રૂ. પ્ર.) કદી નહિ. **-લ્લો અક્ષર** (રૂ. પ્ર.) છેવટની શિખામણ. (૨) અવસાન સમયનું રામનામ. **-લ્લો પરોણો** (રૂ. પ્ર.) મરવાની તૈયારીએ પહોંચેલ માણસ. **-લ્લો શ્વાસ** (રૂ. પ્ર.) મૃત્યુનો સમય] ['છેલ-વહેલું.'

**છેલ્લું-વેલ્લું** (વૅઃલ્લું) વિ. [જુઓ 'છેલ્લું' + 'વહેલું.'] જુઓ

**છેવટ** (છેવટ) ન. [જુઓ 'છેક;' દે. પ્રા. छेअ–અંત–દ્વારા.] પરિણામ, નિવેડો. (૨) ક્રિ. વિ. [+સા. વિ., 'એ' પ્ર. નો લોપ] અંતે. (૨) પરિણામે. [૦**નું** (રૂ. પ્ર.) સર્વોપરિ, 'અલ્ટિમેઇટ,' 'સુપ્રીમ']

**છેવટે** (છેવટે) ક્રિ. વિ. [+ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] આખરે, અંતે. (૨) પરિણામે [સાધન, પંચ

**છેવણી** સ્ત્રી. [સં. छेद > પ્રા. छेअ દ્વારા.] કાણું પાડવાનું

**છેવવું** (છેવવું) સ. ક્રિ [સં. छेद > પ્રા. छेअ દ્વારા ના. ધા.] (લા.) તાડમાંથી રસ ખેંચવો. **છેવાવું** (છેવાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **છેવાવવું** (છેવાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**છેવાડું, -ડું** (છેવાડું, -ડું) વિ. [જુઓ 'છેક,' દે. પ્રા. छेअ-દ્વારા.] છેડે આવેલું, હદની રેખાએ રહેલું. (૨) (ગામની) પરવાડનો ભાગ

**છેવાવવું, છેવાવું** (છેવા-) જુઓ 'છેવવું'માં.
**છેવૂર** સ્ત્રી. ચામડી
**છેહ**[1] (છેઃ) પું. [જુઓ 'છેક;' દે. પ્રા. छेअ] છેડો
**છેહ**[2] (છેઃ) પું. વિશ્વાસઘાત, દગો. (૨) (લા.) ત્યાગ. [૦ દેવો (રૂ. પ્ર.) વિશ્વાસઘાત કરવો]
**છેંક** (છેંક્ય) સ્ત્રી., **-કાવ** પું. માલ ઉચાપત કરવો એ. (૨) માલ જપ્ત કરવો એ
**છેંટલી** (છેંટલી) સ્ત્રી. [જુઓ 'છેંટલો'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] છાણ મેળવાની ભાંગી તૂટી ટોપલી
**છેંટલો** (છેંટલો) પું. જુઓ 'છીંટલો.'
**છેંટાવવું** (છેંટાવવું) જુઓ 'છેંટાવું'માં.
**છેંટાવું** (છેંટાવું) અ. ક્રિ. [રવા.] જુઓ 'છેટાવું.' **છેંટાવવું** (છેંટાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.
**છેંતાળી(-લી)સ(-શ)** (છેંતા-) જુઓ 'છેતાળીસ.'
**છેંતાળી(-લી)સ(-શ)-મું** (છેંતા-) જુઓ 'છેતાળીસ-મું.'
**છૈયું, ૦ છોકરું** ન. [+ જુઓ 'છોકરું.'] છોકરું. (૨) સંતાન
**છૈયે** જુઓ 'છિયે.' (બોલચાલમાં મુખ્યત્વ 'છૈયે' જ વપરાય
**છૈયો**[1] પું. [જુઓ 'છૈયું.'] છોકરો. (૨) દીકરો
**છૈયો**[2] પું. ચોમાસામાં પાણીનાં ખાબોચિયાં નદીનાળાંમાં થતું એ નામનું એક મીઠું ઘાસ
**છો**[1] (છોઃ) સ્ત્રી. [સં. सुधा > પ્રા. सुहा] ચૂના કે સિમેન્ટનું 'પ્લાસ્ટર.' [૦ ફેરવવી, ૦ વાળવી (રૂ. પ્ર.) ધૂળધાણી કરી નાખવું, વેડફી નાખવું]
**છો**[2] (છો) ક્રિ. [જુઓ 'છ;[1]' વર્ત. કા., બી. પું., બ. વ.નું રૂપ 'ઓ' પ્ર. થી વિકાસ પામી. अच्छथ > પ્રા. अच्छह > અપ. अच्छहु > જૂ. ગુ. अच्छउ, छउ.] તમારી હયાતી છે. (૨) [બી. પુ., એ. વ., પ્રાંતીય પ્રયોગ] તારી હયાતી છે.
**છો**[3] (છો) ક્રિ. વિ. ભલે, બેલાશક, જરૂર
**છોઈ** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. छोइआ] વનસ્પતિ પરથી ઉતારેલી પાતળી લાંબી ચપટ સળી, લાંબી પાતળી છાલ. (૨) પતરાળાં કરવાની વાંસની સળી. (૩) રસ ચૂસી લીધો હોય તેવો શેરડીનો કૂચો
**છોઈ-ફાટ, -ડ** વિ. [જુઓ 'છોઈ' + 'ફાટવું' - 'ફાડવું.'] લાકડા ઉપરથી છોઈ તૂટી હોય તેટલું
**છોઈવટ** ન. [જુઓ 'છોઈ' દ્વારા.] (લા.) જુદું પડવું એ
**છોઈ-વ(-વા)ઢ** વિ. [જુઓ છોઈ' + 'વાઢવું.'] છોઈના જેટલું કાપેલું
**છોકછાયા, -વા** સ્ત્રી. એક પ્રકારની વિદ્યા
**છોકડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. માછલાં પકડવાની જાળ, છોકિયું
**છોકરડું** વિ. [જુઓ 'છોકરું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] તદ્દન નાની ઉંમરનું (બાળક), છોકૈડું
**છોકર-પાયું** વિ. [જુઓ છોકરું' + સં. पा (રક્ષણ કરવું' દ્વારા પ્રા. पाइअ- ભૂ. કૃ.] ઊછરેલ પાલિત છોકરીનું (બાળક)
**છોકર-મત** (-ત્ય), **-તિ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છોકરું' + સં. मति અર્વા. તદ્ભવ.] છોકરા જેવી ટૂંકી બુદ્ધિ, બાળક-બુદ્ધિ. (૨) છોકરવાદ, બાળહઠ. (૩) (લા.) બિન-અનુભવી કામ. (૪) વિ. બાળબુદ્ધિનું
**છોકરમતિયું** વિ. [+ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] બાળબુદ્ધિનું
**છોકર-વાદ** પું. **-દી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છોકરું' + સં. वाद + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] બાળ-હઠ
**છોકર-વેળ** સ્ત્રી. [જુઓ 'છોકરું' + 'વેળ.'] ઓછી બુદ્ધિનાં નાનાં નાનાં બાળકોનો સમૂહ
**છોકર-વેડા** પું., બ. વ. [જુઓ 'છોકરું' + 'વેડા.'] નાનાં છોકરાંઓ જેવું આચરણ
**છોકરાં-જીભિયો** પું. [જુઓ 'છોકરું' + ગુ. 'આં' પ. વિ., બ. વ.+'જીભવું' દ્વારા.], **છોકરાં-ધિબણિયો** પું. [+જુઓ 'ધીબવું' દ્વારા] (લા.) શુક્રનો તારો
**છોકરિયું** વિ. [જુઓ 'છોકરું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર ] બાળકબુદ્ધિનું, છોકર-મતિયું. (૨) (લા.) અવિવેકી, ઉદ્ધત
**છોકરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છોકરું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] બાળકી, છોડી. (૨) (લા.) નામર્દ
**છોકરું** ન. [દે. પ્રા. छोक्करअ-] બાળક, શિશુ, છોરું. (૨) (લા.) મૂર્ખ. [ -રે છાસ(-શ) (-સ્ય, -શ્ય) (રૂ. પ્ર.) નાની ઉંમરનાં છોકરાં]
**છોકરો** પું. [જુઓ 'છોકરું.'] બાળક, ગગો, કીકો. **૦ આવવો** (રૂ. પ્ર.) પુત્રનો જન્મ થવો. **૦ નાથવો** (રૂ. પ્ર.) છોકરા-દીકરાની સગાઈ કરવી]
**છોકરો-ભાયડો** પું. [જુઓ 'છોકરો' + 'ભાયડો.'] (લા.) કાચી બુદ્ધિવાળો માણસ, છોકર-મતિયો પુરુષ
**છોકિયું** ન. માછલાં પકડવાની જાળ, છોકડ
**છોકૈડું** ન. [જુઓ 'છોકરડું'નું પ્રવાહી ઉચ્ચારણ 'છોકયડું' થઈ.] જુઓ 'છોકરડું.'
**છોગડ** ન. ઘુવડના પ્રકારનું તીણી ચીસ પાડનારું એક પક્ષી
**છોગલાળું** વિ. [જુઓ 'છોગલું' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] જુઓ 'છોગાળું.'
**છોગલિયું** ન. [જુઓ 'છોગું' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે + 'ઇયું' ત.પ્ર.] છોગાવાળું, છોગાળું, માથે છોગું રાખ્યું હોય તેવું
**છોગલું** ન. [જુઓ 'છોગું' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'છોગું.' (૨) કાનના અકોટા નામના ઘરેણાનો એક ભાગ
**છોગલો** પું. [જુઓ 'છોગલું.'] જુઓ 'છોગું.'
**છોગાળ(-ળું)** વિ. [જુઓ 'છોગું' + ગુ. 'આળ'– 'આળું' ત. પ્ર.] (માથે પાઘડીમાં) છોગાવાળું. (૨) (લા.) છેલછબીલું, વરણાગિયુ
**છોગાળી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'છોગાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) સૌરાષ્ટ્રની ઘોડીની એક જાત. (૨) ભેંસની એક જાત, કૂંઢી ભેંસ
**છોગાળું** જુઓ 'છોગાળ.'
**છોગું** ન. પાઘડીનો લટકતો ખોસેલો છેડો. (૨) પાઘડીમાં ખોસેલો ફૂલનો તોરો. [-ગામાં (રૂ. પ્ર.) ઉમેરામાં, વધારામાં. **૦ નમવું** (રૂ. પ્ર.) મન ઓછું થવું, હૃદય ભાંગી પડવું. **૦ મૂકવું** (રૂ. પ્ર.) પાઘડીમાં કે સાફામાં છેડાનો ભાગ થોડો ખોસી લબકતો રાખવો. **ઉઘાડે છોગે** (રૂ. પ્ર.) નીડર કે નિર્લજ્જપણે તદ્દન જાહેરમાં]
**છોછ(-જ, -ત)** (-છ્ય, -જ્ય, -ત્ય) સ્ત્રી. ચોખ્ખાઈ કે આચારની તીવ્ર લાગણી. [**૦ રાખવી** (રૂ. પ્ર.) અભડાયાનો વહેમ અનુભવવો]

**છો-છત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છોછ'નો વિકાસ.] છોછ. (૨) ખંત, કાળજી. (૩) (લા.) ખણખોદ, દોષદર્શનની વૃત્તિ

**છોછીડું** ન. ચીબડીની જાતનો એક જંગલી વેલો અને એનું ફળ

**છોછીલું** વિ. [જુઓ 'છોછ' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] છોછવાળું, અડવા-અભડાવવાનો વહેમ રાખનારું

**છોછું** વિ. [સં. तुच्छक > પ્રા. छुच्छअ-] તુચ્છ પ્રકારનું, હલકા સ્વભાવનું. (૨) અસહાય, એકલું

**છોજ** (-જ્ય) જુઓ 'છોછ.'

**છોટપ** (-પ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છોટું' + ગુ. 'પ' ત. પ્ર.], **છોટાઈ** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] છોટાપણું, નાનાપણું

**છોટા-ઘૂંઘ** ન. એ નામનું એક પક્ષી

**છોટિયો** પું. [જુઓ 'છોટું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] દોરડાનો નાનો અછોડો. (૨) છોટાલાલ (તોછડાઈમાં). (સંજ્ઞા.)

**છોટું¹** વિ. [દે. પ્રા. छुट्ट; વ્રજ., હિં. માં 'છોટા' – 'છોટા' વ્યાપક, ગુ. માં 'નાનું' જ પ્રયોજાય છે.] નાનું (ઉંમરે તેમજ કદમાં)

**છોટું²** (છોટું) ન. જુઓ 'છોડું.'

**છોડ¹** પું. (વનસ્પતિનો) રોપો, છોડવો, 'પ્લેન્ટ'

**છોડ²** (છોડ) પું. સ્ત્રીના ગર્ભાશયમાં સુકાઈ ગયેલો ગર્ભ. (૨) ન. નસકોરામાં જામતો મળ

**છોડ³** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છોડવું.'] ખળાવાડમાં અનાજ ઉપાડી લીધા પછીનો પડતર દાણો. (૨) મુક્કાબાજીની રમતમાં હાથ ઉલાળવાની ક્રિયા

**છોડ-ચિટ્ઠી(-ઠ્ઠી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'છોડવું'+ચિટ્ઠી (-ઠ્ઠી.')] છુટકારાનો પત્ર. (૨) મંજૂરીપત્ર. (૩) છૂટાછેડા કરવાનો દસ્તાવેજ

**છોડ-ફલ(-ળ)** ન. [જુઓ 'છોડ¹' + સં.] સાદાં ફળોનો એક પ્રકાર, 'એકિનિયલ ફ્રૂટ.' (પ. વિ.)

**છોડ-બાંધ** (છોડ્ય-બાંધ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છોડવું' + 'બાંધવું.'] બાંધ-છોડ, સમાધાન

**છોડ-રક્ષા** સ્ત્રી. [+ સં.] વાવેલા કે ઊગેલા છોડવાઓનું રક્ષણ, 'પ્લેન્ટ-પ્રોટેક્શન'

**છોડલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છોડી' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે પ્ર.] નાની છોડી, છોકરડી

**છોડ(-ડા)વવું** જુઓ 'છોડવું'માં.

**છોડવણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છોડવવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] છોડાવવું એ, ફેડણી (કરજની), 'રિડેમ્પ્શન ઑફ ડેટ'

**છોડ-વળગ** (છોડ્ય-વળગ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છોડવું' + 'વળગવું.'] છોડી દેવું અને વળગ્યા કરવું એ

**છોડવું** જુઓ 'છૂટવું'માં. [સં. માં छुट् ગ. ૧૦ નું छोटय અંગ બની પ્રા. छोड મળ્યું છે.]. **છોડાવવું** પુનઃપ્રે., સ. ક્રિ.

**છોડવો** પું. [જુઓ 'છોડ¹' + ગુ. 'વું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનો રોપો, નાનો છોડ

**છોડામણ** ન. [જુઓ 'છોડવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર] છોડાવવું એ, છુટકારો કરાવવો એ, મુકાવવું એ. (૨) છોડાવવા બદલ આપવાનું મહેનતાણું

**છોડા(-ડ)વવું** જુઓ 'છૂટવું' – 'છોડવું'માં.

**છોડાં-ફાડ** (છોડાં-) વિ., પું. [જુઓ 'છોડું' + ગુ. 'આં' પ. વિ., બ.વ. + 'ફાડવું,' ઉપપદ સમાસ.] (તુચ્છકારમાં) સુતાર

**છોડિયું** (છોડિયું) ન. [જુઓ 'છોડું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] નાનું છોડું, લાકડાનું નાનું ફાડચું. (૨) (લા.) (તુચ્છકારમાં) સુતાર. [**-યાં ફાડવાં** (રૂ. પ્ર.) નિંદા કરવી. **૦ થવું** (રૂ. પ્ર.) સુકાઈ જવું. **૦ પાડવું** (રૂ.પ્ર.) સારી રીતે છેતરી લેવું(પૈસામાં)]

**છોડી** સ્ત્રી. છોરી, છોકરી, કન્યા, ગગી

**છોડી-દા** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'દા.'] એ નામની એક રમત, સાત-તાળી

**છોડી-ફાડ** વિ., પું. [જુઓ 'છોડવું' + ગુ. 'ઈ' સં. ભૂ. કૃ. + 'ફાડવું.'] (લા.) ગપ્પી, તડાકિયું

**છોડું** (છોડું) ન. [જુઓ 'છોઈ'–એનો વિકાસ.] લાકડાં ફાડતાં નકામો પડતો ઝેરો, છોડિયું. (૨) છોતરું, ફોતરું, કોટલું. [**-ડાં ઉતારવાં (કે ઉખાડવાં, કાઢી નાખ(-નાં)ખવાં, પાડવાં)** (રૂ. પ્ર.) માનભંગ કરવું. (૨) ઠપકો આપવો. **૦ મારવું** (રૂ.પ્ર.) ચણતરમાં કપચું લગાવવું]

**છોણકું** (છોણકું) વિ. તોછડું

**છોણિયું** (છોણિયું) વિ. અટકચાળું, અડપલાખોર

**છોત** (-ત્ય) જુઓ 'છોછ.'

**છોતરું, -લું** (છોતરુ, -લું) ન. જુઓ 'છોઈ' દ્વારા.] છાલનો ટુકડો, ફોતરું, છોલું

**છોતા-છુવાણ** (છોતા-) વિ. [જુઓ 'છોતું' દ્વારા.], **છોતા-પાણી** (છોતા-)વિ. [જુઓ 'છોતું'+'પાણી.'] પ્રવાહીમાંથી ઘન પદાર્થ ને પાણી છૂટાં પડી ગયાં હોય તેવું. (૨) બગડી ગયેલું. (૩) (લા.) આકુળ-વ્યાકુળ, મૂંઝાયેલું

**છોતિયું** (છોતિયું) ન. [જુઓ 'છોતું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'છોતું.'

**છોતું** (છોતું) ન. [જુઓ 'છોઈ'નો વિકાસ.] જુઓ 'છોતરું.' (૨) પેગડું રાખવા માટેનો ચામડાનો પટ્ટો

**છોતે(-તો)ર** વિ. [સં. षट्सप्तति સ્ત્રી. > પ્રા. छहत्तर > અપ. छावत्तर] સિત્તેર અને છ સંખ્યાનું, છોંતેર

**છોતે(-તો)ર-મું** વિ. [+ ગુ. 'મું' ત. પ્ર.] છોંતેરની સંખ્યાએ પહોંચેલું

**છોતો** (છોતો) પું. [જુઓ 'છોતું.'] જુઓ 'છોઈ' (ખાસ કરીને શેરડીની રસવાળી), છોયો. (૨) ચૂનો ઢોળવાનો કૂચડો

**છો-ને** (છો-ને) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'છો³' + 'ને.²'] ભલેને, બેલાશક, જરૂર

**છોપ** પું. [જુઓ 'છોપવું.'] રંગનું પડ, રંગનું અસ્તર

**છોપ-ઝાપ** ન. [જુઓ 'છોપ,'–દ્વિર્ભાવ.] (લા.) સમાર-કામ, મરામત

**છોપવું** સ. ક્રિ. [રવા.] થાપવું. (૨) થાબડવું. (૩) (નગારા ઉપર) થાપ મારવી. (૪) તમાચો મારવો. (૫) ઢાંકવું. **છોપાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **છોપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**છોપાવવું, છોપાવું** જુઓ 'છોપવું'માં.

**છોબ** પું. [રવા.] ડામ, ટાઢો

**છોબટ¹** પું. માંસને રાંધતાં એમાંથી પ્રવાહી થઈ ટપકી પડતો રસ

**છોબટ²** (-ટ્ય) સ્ત્રી. મસાલાદાર વાની

**છોબડી** સ્ત્રી. હોઠ

**છોબલો** પું. વિરોધ, વાંધો

**છો-બંધ** (છોઃબન્ધ), **-ધી** વિ. [જુઓ 'છો¹' + ફા. 'બન્દ્' > ગુ. 'બંધ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઈંટ કે પથરાનું ચૂના કે સિમેન્ટના પ્લાસ્ટરવાળું

**છોબા** પું., બ. વ. ચોખા

**છોભ** પું. [સં ક્ષોભ] જુઓ 'ક્ષોભ.' (પદ્યમાં.)

**છોભાટ** પું. [જુઓ 'છોભાવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] જુઓ ક્ષોભ. (૨) છોભીલાપણું

**છોભાણું** વિ. [જુઓ 'છોભાવું' + જૂ. ગુ. 'આણું' ભૂ. કૃ. પ્ર.] ક્ષોભ પામેલું. (૨) ભોંઠું પડેલ, છોભીલું

**છોભાવવું** જુઓ 'છોભાવું'માં.

**છોભાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'છોભ,'-ના. ધા.] ક્ષોભ પામવું. (૨) ભોંઠું પડવું. **છોભાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**છોભીલું** વિ. [જુઓ 'છોભ' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.], **છોભું** વિ. [સં. क्षुब्ध-क- > પ્રા. छुब्भअ-] ભોંઠું પડી ગયેલું, શરમિંદું બનેલું, ખસિયાણું, ઝંખવાણું

**છોય** (છ઼ોય) સ્ત્રી. જુઓ 'છોયો.'

**છોય(-યે)લ** (છ઼ોય(-યે)લ), **-લું** વિ. [જુઓ 'છોવું' + ગુ. 'એલ,-લું' દ્વિ. ભૂ. કૃ.] જેને છો કરવામાં આવી હોય તેવું. [**-લું કૂટવું** (રૂ. પ્ર.) સામાને કંટાળો આવે ત્યાંસુધી વાતો કરવી. **-લો કૂવો** (રૂ. પ્ર.) આડું અવળું કશું મળતર ન હોય તેવું કામ] ['છોઈ.'

**છોયું** (છોયું) ન. [જુઓ 'છોઈ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્રા.] જુઓ

**છોયેલ,-લું** જુઓ 'છોયલ,-લું.'

**છોયો** (છોયો) પું. [જુઓ 'છોયું.'] મોટી છોઈ, છોતો. (૨) ક્ષિતિજમાં વાદળમાંથી નીકળતો સંધ્યા-સમયનો પ્રકાશનો લીસોટો. (૩) ચોર લૂંટારા વગેરે આવનારાની સરત રાખનારો પગારદાર માણસ, ટોયો

**છોર** પું. [સં ક્ષુર > પ્રા. छुर] અસ્ત્રો. [**૦ ઊઠવો** (રૂ. પ્ર. અસ્ત્રાનો છરકો થવો. (૨) અસ્ત્રાનો એકનો ચેપ બીજાને લાગવો] [છોકરું, બાળક, શિશુ

**છોરડું** ન. [જુઓ 'છોરું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનું

**છોરવું** સ. ક્રિ. છોર્ > પ્રા. छोर તત્સમ] છોલવું, સોરવું. (૨) (ખેતરમાં) નીંદવું, નેદવું. **છોરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **છોરાવવું** પ્રે., સં. ક્રિ.

**છોરાવવું, છોરાવું** જુઓ 'છોરવું'માં.

**છોરિયું** ન. [જુઓ 'છોરવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] છોરવાનું-સોરવાનું સાધન, તીણી અણીદાર કોદાળી

**છોરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'છોરું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] છોકરી, બાળા, છોડી, ગગી, ફીકી

**છોરુ** ન. [જુઓ 'છોકરું'-લઘુરૂપ.] (લા.) પુત્ર પુત્રી વગેરે સંતાન [છોકરાં વિનાનું,

**છોરુ-વછોયું** વિ. [જુઓ 'છોરુ' + 'વછોયું.'] સંતતિ વિનાનું,

**છોરુ-વદ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છોરુ' + 'વડું' દ્વારા.] સગપણ કરતી વેળા એકબીજાનાં સંતાનોની સમાનતા જોવાપણું

**છોરું**[1] ન. [જુઓ 'છોકરું'-લઘુરૂપ.] બાળક, શિશુ, છોકરું

**છોરો** પું. [જુઓ 'છોરું.' આ 'છોકરો'નું લાઘવ.] છોકરો

**છોરો**[2] પું. સૂવાદાણાના છોડમાં થતો નુકસાન કરનાર એક જીવડો [લાકડાનો વેર

**છોલ**[1] પું. [જુઓ 'છોલવું.'] છોલવાથી ઊતરતો ભેરો.(૨)

**છોલ**[2] (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'છોલવું.'] છોલવાની ક્રિયા. [**૦ ઉતારવી** (રૂ. પ્ર.) ચામડી ઉતારવી. **૦ પાડવી** (રૂ. પ્ર.) સખત ઠપકો આપવો. (૨) સખત સજા કરવી]

**છોલકી** સ્ત્રી. નાની છાબડી

**છોલકું** ન. [જુઓ 'છોલવું' દ્વારા.] છોલું, છોતરું

**છોલણ** વિ. [જુઓ 'છોલવું' + ગુ. 'અણ' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] (લા.) બદનામી કરનારું. (૨) પતરાજી કરનારું

**છોલણ-નીતિ** સ્ત્રી. [+ સં.] છોલણ કરવાની રીત

**છોલણી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'છોલવું' + ગુ. 'અણી' ક્રિયાવાચક કૃ. પ્ર.] છોલવાની ક્રિયા. (૨) છોલવાની કળા

**છોલણી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'છોલણ' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] છોલવાનું ઓજાર

**છોલદારી** સ્ત્રી. નાનો તંબુ, રાવટી

**છોલર** ન. તૂટેલું તળાવ

**છોલવું** સ.ક્રિ. [દે. પ્રા. छोल्ल] ધારવાળા ઓજારથી ઉપર-ની સપાટી ઉખેડવી, સોરવું, છાલ ઉતારવી. (૨) ઘસરકો કે ખસરો કરવો. (૩) હજામત કરવી. (૪) (લા.) ગપ્પાં મારવાં. (૫) નિંદા કરવી. **છોલાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **છોલાટવું**, **છોલાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**છોલાટવું** જુઓ છોલવું'માં.

**છોલાણ** ન. [જુઓ 'છોલાવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] છોલા-વાનું નિશાન. (૨) છોલવાનું મહેનતાણું

**છોલાવવું, છોલાવું** જુઓ 'છોલવું'માં. [ છોતરું

**છોલું** ન. [જુઓ 'છોલવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] છોલ, છોતરું,

**છોલેલ** વિ. [જુઓ 'છોલવું' + ગુ. 'એલ' દ્વિ. ભૂ. કૃ.] (લા.) વંઠી ગયેલું

**છોવડા(-રા)વવું, છોવાવું** જુઓ 'છોવું'માં.

**છોવું** સ. ક્રિ. [સં. छुप्- > પ્રા. छुअ-] સ્પર્શ કરવો. (આ ક્રિયારૂપ પ્રચારમાં નથી, એનાં સાધિત રૂપ વપરાય છે.) **છોવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **છોવડા(-રા)વવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**છોળ** (છોળ્ય) સ્ત્રી. (પાણીનું) ઊછળવું એ, મોજું, લોઢ. (૨) (લા.) ઊર્મિ, ઉમળકો. (૩) છત, વધારો, પુષ્કળતા. (૪) ગરમીને લઈ ઘોડીને વારંવાર પેશાબ થવો. [**૦ મારવી** (રૂ. પ્ર.) મોજાં ઊછળવાં. **-ળો ઊડવી** (-ળ્યો-) (રૂ. પ્ર.) પુષ્કળ છત હોવી]

**છોળવું** (છોળવું) અ. ક્રિ. [જુઓ 'છોળ,'-ના. ધા.] (લા.) નાના ધાવણા બાળકના પેટમાંથી દૂધ બહાર આવવું, ભરવું

**છોંક** ( છોંક ) પું. [ જુઓ છોંકવું.'] વઘાર. (૨) (લા.) સ્વાદ

**છોંકવું** (છોંકવું) સ. ક્રિ. [રવા.] દાળ શાક વગેરેનો વઘાર કરવો. **છોંકાવું** (છોંકાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **છોંકાવવું** (છોંકાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**છોંકાવવું, છોંકાવું** (છોંકા-) જુઓ 'છોંકવું'માં.

**છોંટિયો** (છોંટિયો) પું. ઉનાળામાં વાવેલા ગુવાર

**છોંતેર** (છોન્તેર) જુઓ 'છોતેર.'

**છોંતેર-મું** (છોન્તેરમું) વિ. [+ગુ. 'મું' ત.પ્ર.] જુઓ 'છોતેર-મું.'

**છૌં** ક્રિ. [પ્રાંતીય રૂપ, જુઓ 'છું.'] જુઓ 'છું'

**છયાસી(-શી)** જુઓ 'છાસી.'

**છયાસી(-શી)-મું** જુઓ 'છાસી-મું.'




**જ**[1] પું. [સં.] ભારત-આર્ય વર્ણ-માળાનો તાલવ્ય ઘોષ સંઘર્ષી અલ્પપ્રાણ વ્યંજન

**જ**[2] ઉભ. [સં चन्एव > चैव प्रा. °येव > °ज्जेव > અપ.જિ] માત્ર, ફક્ત, કેવળ (નિશ્ચય આગ્રહ વિશ્વાસ મહત્તા ચોક્કસાઈ જેવો ભાવ બતાવવા આ શબ્દ પ્રયોજાય છે. ઉચ્ચારણની દૃષ્ટિએ એ માત્ર વ્યંજન છે અને પૂર્વના સ્વર ઉપરના ભારને લઈ એના અંગમાં સમાઈ જાય છે. 'ય'ની જેમ ઉચ્ચારણમાં એની આમ પૂર્વના સ્વર પાસે પરતંત્રતા છતાં લેખનમાં જુદો રાખવાનો પ્રઘાત છે, 'જ-મેલું' અર્થ આપનારા સં. °ज સાથે તત્સમ શબ્દોમાં ગોટાળો ન થાય એટલા માટે.)

**-જ**[3] વિ. [સં. તત્સમ શબ્દોમાં 'જ-મેલું-થયેલું-નીકળેલું' અર્થમાં સમાસના છેલ્લા શબ્દ તરીકે; જેમકે 'અંડ-જ' 'સ્વેદ-જ' 'પંક-જ' વગેરે] જ-મેલું, થયેલું, નીકળેલું

**જઈફ** (જૈફ) વિ. [અર.] અશક્ત. (૨) ઘરડું, વૃદ્ધ, જૈફ

**જઈફી** (જૈફી) સ્ત્રી. [અર.] અશક્તિ. (૨) ઘડપણ, વૃદ્ધાવસ્થા, જૈફી [(૨) માથા-ફોડ, કચ-કચ

**જક** (જ:ક) સ્ત્રી. [અર. 'ઝિક્‌' દ્વારા, હિં. ઝક] જિદ્દ, હઠ.

**જક-જક** (જ:ક-જ:ક) સ્ત્રી. [જુઓ 'જક,'-દ્વિર્ભાવ.] (લા.) બકવાટ, લવારી [સાણસો

**જકડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જકડવું.'] મજબૂત પકડ, સકંજો,

**જકડ-જસ** (-ડ્ય)ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જકડ' દ્વારા.] ચસકે નહિ તેવી રીતે પકડીને, મજબૂત રીતે પકડીને, સખત જકડીને

**જકડ-પકડ** (જકડ્ય-પકડ્ય)સ્ત્રી. [જુઓ 'જકડવું' + 'પકડવું.'] સખત પકડ. (૨) ક્રિ. વિ. જુઓ 'જકડ-જસ.'

**જકડ-બંધ** (જકડ્ય-બન્ધ) વિ. [જુઓ 'જકડ' + સં.] મજબૂત રીતે બાંધેલું. (૨) ક્રિ. વિ. જુઓ 'જકડ-જસ.'

**જકડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ચસકે નહિ એમ પકડવું, સખત પકડમાં લેવું, ખેંચીને બાંધી લેવું. **જકડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **જકડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**જકડાવવું, જકડાવું** જુઓ 'જકડવું'માં.

**જકડી** સ્ત્રી. [અર. 'ઝિક્ર્' દ્વારા., હિં. જકરી] સૂફીઓનું અલ્લાહના નામનું રટણ. (૨) કાવ્યબંધનો એક પ્રકાર

**જકડી-પરજ** પું. [+ જુઓ 'પરજ.'] પરજ નામના રાગની એક તર્જ. (સંગીત.)

**જકા** સ્ત્રી. નાણું, પૈસો

**જકા(-ગા)ત** સ્ત્રી. [અર. જકાત્] દાણ, નાકા-વેરો, 'ઑક્ટ્રોઈ,' 'કસ્ટમ્સ-ડયૂટી, 'ડયૂટી.' [**૦ નાં(-નાં)ખવી** (રૂ. પ્ર.) નાકા-વેરો લેવાનું ઠરાવવું. **૦ ભરવી** (રૂ. પ્ર.) નાકા-વેરો ચૂકવવો. **૦ લેવી** (રૂ. પ્ર.) નાકા-વેરો વસૂલ કરવો]

**જકા(-ગા)ત-અધિકારી** વિ., પું. [+સં., પું.] જકાત-ખાતાનો અમલદાર, 'કસ્ટમ્સ ઑફિસર'

**જકા(-ગા)ત-ખાતું** ન. [+ જુઓ 'ખાતું.'] સરકારનું જકાત ઉઘરાવનારું તંત્ર, 'કસ્ટમ્સ ડિપાર્ટમેન્ટ' [થાણું

**જકા(-ગા)ત-ઘર** ન. [+ જુઓ 'ઘર.'] નાકા-વેરો લેવાનું

**જકા(-ગા)ત-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] જકાત વસૂલ કરનાર અધિકારી, નાકાદાર [યાદી, 'ટૅરિફ'

**જકા(-ગા)ત-નામું** ન. [+ જુઓ 'નામું.'] નાકા-વેરાના દરની

**જકા(-ગા)ત-નીતિ** સ્ત્રી. [+સં.] નાકા-વેરો વસૂલ કરવાનું ધોરણ [ભરવામાંથી મુક્તિ

**જકા(-ગા)ત-માફી** સ્ત્રી. [ + જુઓ 'માફી.'] નાકા-વેરો

**જકા(-ગા)ત-વેરો** પું. [ + જુઓ 'વેરો.'] આયાત માલ ઉપરનો વેરો, 'ટૅરિફ' [ઉપર નાકા-વેરો લાગે તેવું

**જકા(-ગા)તી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] જકાતને લગતું, જેના

**જ-કાર** પું. [સં.] 'જ' વર્ણ કે વ્યંજન. (૨) 'જ' ઉચ્ચારણ

**જકારાંત** (જકારાન્ત) વિ. [ + સં. અન્ત] જેને છેડે 'જ' વર્ણ કે વ્યંજન હોય તેવું

**જકિયું** (જ:કિયું) વિ. [જુઓ 'જક' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **જકી(-ક્કી)** (જ:કી, -ક્કી) વિ. + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.], **-કીલું**-વિ. [ + 'ઈલું' ત. પ્ર.] જક કરનારું

**જકુ(-ગુ)** પું. [તળગુ., મરા. ઝક્કુ], **જકુર** પું. [જુઓ 'જકુ'.] ગિલ્લીદંડાની રમતમાં '૭' સંખ્યાની રમત પૂરી થતાં સાતમી ગત [ઉદ્‌ગાર

**જકોર** પું. [સં जय-कार] (લા.) આનંદ-મંગળ, આનંદનો

**જકોળું** ન. ઊંઘની અસર, ઝોલું, ઝોકું

**જક્કી** જુઓ 'જકી.'

**જક્ખ(-ખ્ખ, -ખ)ડ** વિ. [રવા.] જર્જરિત છતાં તૂટે નહિ તેવું. (૨) ખડતલ. (૩) વછૂટે નહિ તેવું. (૪) જડસુ, બાઘડ

**જક્ષ** પું. [સં. यक्ष] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે કુબેરનો તે તે અનુચર (એક દેવયોનિ) [યક્ષી

**જક્ષ(-ક્ષિ)ણી** સ્ત્રી. [સં. यक्षिणी, અર્વા. તદ્‌ભવ] યક્ષની સ્ત્રી,

**જખ**[1] ન, [સં. झष=માછલું (ગુ. માં આ શબ્દ એકલો વપરાતો નથી.) [**૦ મારવી(-વું)** (રૂ. પ્ર.) નકામી મહેનત કરવી. (સં. झष=માછલું. ગલ નાખી માછીમાર નિરાંતે ઊભેલો અને તેથી સમય ગાળતો લાગે છે. ગલમાં માછલું પકડાય પણ ખરું અને ન પણ પકડાય. એ દ્વારા આ પ્રયોગની શક્યતા)]

**જખ**[2] પું. [સં. यक्ष] મધ્યકાલમાં કચ્છમાં આવેલી એક લડાયક જાતિનો સમૂહ (એ બધા મરાઈ જતાં એના ઘોડેસવારોના રૂપમાં બાવલાંનાં મુખ્ય સ્થાન ભુજની પશ્ચિમે પધરગઢ પાસે અને ભુજની પૂર્વે માધાપર પાસે ટેકરીઓ પર છે.) (સંજ્ઞા.)

**જખ(-ખ્ખ)ડ** જુઓ 'જક્ખડ.'

**જખમ** પું. [ફા. જખ્મ] શરીરને કોઈ હથિયારથી કે અથડામણથી થયેલો ઘા, વ્રણ

**જખમની** સ્ત્રી. ગિલ્લીદાંડાની એ નામની એક રમત

**જખમાવવું** જુઓ 'જખમાવું'માં.
**જખમાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'જખમ,'–ના. ધા.] જખમી થવું, ઘાયલ થવું, ઘવાવું. **જખમાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**જખમી** વિ. [ફા.] જુઓ 'જખ્મી.'
**જખાદિયો** પું. સૌરાષ્ટ્રનાં ઘોડાની એક જાત
**જખીરો** પું. [અર. જખીરહ્] જથ્થો. સમૂહ. (૨) વધારે પડતો ભારરૂપ સંગ્રહ
**જખ્ખડ** જુઓ 'જક્ખડ.' [ઘાયલ.
**જખ્મી** વિ. [ફા.] જેને ખખ્મ થયો હોય તેવું, જખમી,
**જગ**$^1$, –ગત ન. [સં. जगत्] જુઓ 'જગત.' [જગ જીતવું (રૂ. પ્ર.) સંપૂર્ણ સફળતા મેળવવી]
**જગ**$^2$ પું. [અં.] કળશો, લોટો, ચંબૂ
**જગ-આધાર** પું. [જુઓ 'જગ$^1$' + સં.] જગતના આધારરૂપ પરમાત્મા, જગદાધાર [ત્મા, જગત્કર્તા
**જગ-કર્તા** પું. [જુઓ 'જગ$^1$' + સં.] જગતના રચનાર પર-
**જગ-ચક્ર** ન. [જુઓ 'જગ$^1$' + સં.] વિશ્વરૂપી ચક્ર
**જગ-જનેતા** સ્ત્રી. [જુઓ 'જગ$^1$' + 'જનેતા.'] જગતનો જન્મ આપનારાં મનાતાં અંબામાતા, જગદંબા, દુર્ગા
**જગ-જંજાળ** (-જગ્જાળ) સ્ત્રી. [જુઓ 'જગ$^1$' + 'જંજાળ.'] વિશ્વરૂપ મોહજાળ, સાંસારિક ઉપાધિ
**જગ-જાણીતું** વિ. [જુઓ 'જગ$^1$' + 'જાણીતું.'], **જગ-જાહેર** વિ. [+ જુઓ 'જાહેર.'] પૃથ્વી ઉપર જેને બધાં જાણે તેવું, પ્રખ્યાત, સુપ્રસિદ્ધ
**જગ-જીવન** પું. [જુઓ 'જગ$^1$' + સં.] સમગ્ર વિશ્વના પ્રાણ-રૂપ પરમાત્મા, જગતના જીવન-રૂપ ઈશ્વર
**જગ-જૂનું** વિ. [જુઓ 'જગ$^1$' + 'જૂનું.'] ઘણા સમયથી ચાલ્યું આવતું, પુરાતન, પ્રાચીન [જનેતા.'
**જગજ્જનની** સ્ત્રી. [+ जगत् + जननी, સંધિથી] જુઓ 'જગ-
**જગટાવવું** સ. ક્રિ. કોતરવું, કોતરણી કરવી
**જગડૂવો** પું. સ્વાદ વિનાનું ફિક્કું જમણ
**જગ-ડોળ** (-ડૉળ) પું. [જુઓ 'જગ$^1$' + 'ડોળ.'] વધુ પડતો ડોળ, નકામું ફંભી લંબાણ
**જ-ગણ** પું. [સં.] લઘુ-ગુરુ-લઘુ='લ-ગા-લ' એ પ્રકારનો ગણ-મેળ વૃત્તોના ૮ ગણોમાંનો એક ગણ. (પિં.)
**જગત** ન. [સં. जगत्] (જડ ચેતન સ્વરૂપનું સમગ્ર) વિશ્વ, બ્રહ્માંડ, ભુવન, લોક, દુનિયા. [૦નો વા (રૂ. પ્ર.) દુનિયા-દારીની અસર]
**જગત-પતિ** પું. [સં. जगत्पति] જુઓ 'જગત્પતિ.'
**જગત-મેળો** પું. [જુઓ 'જગત' + 'મેળો.'] દેશદેશાવરનાં લોક એકઠાં થયાં હોય તેવો પ્રસંગ [રહેનારું, દુન્યવી
**જગત-વાસી** વિ. [જુઓ 'જગત' + સં. °वासी પું.] જગતમાં
**જગ-તાત** પું [જુઓ 'જગ$^1$' + સં.] જુઓ 'જગત્પિતા.' (૨) (લા.) ખેડૂત [જગતનું ઉદ્ધારક
**જગ-તારક** વિ. [જુઓ 'જગ$^1$' + સં.] જગતને તારનાર,
**જગતિયું** ન. [જુઓ 'જગત' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) હિંદુઓમાં જીવતાં કરાતું અવસાન પછીનું ધાર્મિક કારજ
**જગતી** સ્ત્રી. [સં.] પૃથ્વી, ધરણી, ધરા. (૨) ૧૨ અક્ષરોની છંદોજાતિ. (પિં.) (૩) મંદિરની બેસણી, 'પ્લિન્થ.' (સ્થાપત્ય.)
**જગતી-તલ**(-ળ) ન. [સં.] પૃથ્વીનું તળ, જમીન
**જગતું**(-તું) ન. હીરો જડેલો હોય તેવું ઘરેણું
**જગ-તેડું** ન. [જુઓ 'જગ$^1$' + 'તેડું.'] મોટા માનવ-સમૂહને આપવાનું નિમંત્રણ
**જગત્કર્તા** પું. [સં.] જુઓ 'જગ-કર્તા.'
**જગત્-ત્રય** ન., -યી સ્ત્રી. [સં.] પૃથ્વી પાતાળ અને સ્વર્ગ એ ત્રણે લોક, સમગ્ર વિશ્વ
**જગત્-ત્રાતા** પું. [સં.], જગતના રક્ષક પરમેશ્વર
**જગત્પતિ** પું. [સં.] વિશ્વના સ્વામી, પરમેશ્વર, વિશ્વપતિ, જગત-પતિ
**જગત્પાવની** સ્ત્રી. [સં.] જગતને પવિત્ર કરનારી (ગંગા વગેરે નદીઓ) [જગદ્વંદનીય
**જગત્પૂજ્ય** વિ. [સં.] સમગ્ર જગતને માન આપવા યોગ્ય,
**જગત્પ્રલય** પું. [સં.] જગતનો મહાનાશ, મહાપ્રલય, જગદ્વિનાશ
**જગત્પ્રસિદ્ધ** વિ. [સં.] પૃથ્વી ઉપર બધે જાણીતું, જગ-પ્રસિદ્ધ
**જગત્પ્રાણ** પું. [સં.] વિશ્વના પ્રાણરૂપ પરમેશ્વર, જગ-જીવન
**જગ-ત્રાતા** પું. જુઓ 'જગ.$^1$' [+ સં. -त्राता] જુઓ 'જગત્-ત્રાતા.'
**જગત્સર્જન** ન. [સં.] જગતની ઉત્પત્તિ, જગન્નિર્માણ
**જગત્સ્રષ્ટા** પું. [સં.] જગતનું સર્જન કરનાર પરમેશ્વર, જગત્કર્તા
**જગત્સ્વરૂપ** વિ. [સં.] જુઓ 'જગદ્રૂપ.'
**જગત્સ્વામી** પું. [સં.] જગતનો નાથ, પરમેશ્વર, જગન્નાથ
**જગદંબા**, -બિકા (જગદમ્બા, –મ્બિકા) સ્ત્રી. [સં. जगत् + अम्बा, अम्बिका, સંધિથી] જુઓ 'જગ-જનેતા.'
**જગદાત્મક** વિ. [સં. जगत् + आत्मन् + क, સંધિથી] જગદ્રૂપ, જગત્સ્વરૂપ, જગતથી એકરૂપ
**જગદાત્મા** પું. [સં. जगत् + आत्मा, સંધિથી] જગતના આત્મારૂપ પરમેશ્વર, જગત્પ્રાણ, જગજ્જીવન
**જગદાધાર** પું. [સં. जगत् + आ-धार, સંધિથી] જગતના આધાર-રૂપ પરમેશ્વર
**જગદાભાસ** પું. [સં. जगत् + आ-भास, સંધિથી] હકીકતે જગત એવું કશું નથી અને દેખાય છે તે માત્ર એનો ખોટો દેખાવ છે એવી સ્થિતિ. (વેદાંત.)
**જગ-દીપ** પું. [જુઓ 'જગ$^1$' + સં.], -વો પું. [+ જુઓ દીવો.'] (જગતમાં પ્રકાશ ફેલાવનાર) સૂર્ય
**જગદીશ** પું. [સં. जगत् + ईश, સંધિથી] જગતના સ્વામી પરમેશ્વર, જગત્પતિ. (૨) જુઓ 'જગન્નાથજી.'
**જગદીશ્વર** પું. [સં. जगत् + ईश्वर, સંધિથી] જુઓ 'જગ-દીશ(૧).'
**જગદીશ્વરી** સં. [સ્ત્રી. जगत् + ईश्वरी, સંધિથી] જગતનાં સ્વામિની, જગદંબા, દુર્ગા, પાર્વતી. (૨) લક્ષ્મી
**જગદુત્પત્તિ** સ્ત્રી. [સં. जगत् + उत्पत्ति, સંધિથી] જગતનું ઉત્પન્ન થવું એ, જગતનું સર્જન
**જગદુત્પત્તિ-મીમાંસા** (-મીમાંસા) સ્ત્રી. [સં.] જગતના સર્જન વિશેની વિચારણા, 'કૉસ્મોગોની' (દ.બા.)
**જગદુત્પત્તિ-વાદ** પું. [+ સં.] જગત ઉત્પન્ન થયું છે એવો મત-સિદ્ધાંત, સૃષ્ટિવાદ [સૃષ્ટિવાદી
**જગદુત્પત્તિવાદી** વિ. [સં. પું.] જગદુત્પત્તિવાદમાં માનનારું,

**જગદુદ્ધાર** પું. [સં. जगत् + उद्धार, સંધિથી] જગતનો ઉત્કર્ષ. (૨) મુક્તિ, મોક્ષ

**જગદુદ્ધારક** પું. [સં. जगत् + उद्धारक, સંધિથી] જગતનો ઉદ્ધાર કરનાર પરમાત્મા કે મહાન આચાર્ય યા પેગંબર

**જગદેકમલ્લ** પું. [સં. जगत् + एकमल्ल, સંધિથી] સાંસારિક મોહમાયા સામે ઝઝૂમનાર પુરુષ, 'ચૅમ્પિયન'

**જગદેકવીર** પું. [સં. जगत् + एक-वीर, સંધિથી] પૃથ્વી ઉપર જેનો જોટો નથી તેવો શૂર પુરુષ. (૨) જગદેકમલ્લ

**જગદ્-ગુરુ** પું. [સં. जगत् + गुरु, સંધિથી] વિશ્વને ઉપદેશ આપનાર મહાપુરુષ. (૨) ભિન્ન ભિન્ન ધર્મની તે તે પ્રન્ત-નો તે તે ધર્માચાર્ય

**જગદ્ધર** પું. [સં. जगत् + धर, સંધિથી] જગતનું ધારણ-પાલન [કરનાર પરમેશ્વર

**જગદ્ધાતા** પું. [સં. जगत् + धाता, સંધિથી] જુઓ 'જગત્સ્રષ્ટા.'

**જગદ્-ધાતુ** સ્ત્રી. [સં., પું. સંધિથી] જગતના રૂપમાં રહેલો પદાર્થ, 'કૉસ્મિક સબ્સ્ટન્સ' (ન. દે.), 'મૅટર' (ન. દે.)

**જગદ્ધાત્રી** સ્ત્રી. [સં. जगत् + धात्री, સંધિથી] જગને ધારણ કરનારી દેવી, અંબા દુર્ગા

**જગદ્રૂપ** વિ. [સં. जगत् + रूप, સંધિથી] જગતના સ્વરૂપમાં [રહેલું (પરમાત્મ-તત્ત્વ)

**જગદ્વંદનીય** (-વન્દનીય), **જગદ્વંદ્ય** (-વન્દ્ય) વિ. [સં. जगत् + वन्दनीय, वन्द्य] સમગ્ર વિશ્વથી વંદન કરવા યોગ્ય, જગત્પૂજ્ય

**જગદ્વિનાશ** પું. [સં. जगत् + विनाश, સંધિથી] વિશ્વનો [નાશ, મહાપ્રલય

**જગદ્-વ્યાપી** વિ. [સં. जगत् + व्यापी, સંધિથી] સમગ્ર જગતમાં વ્યાપીને રહેલું, જગવ્યાપી

**જગધું** વિ. (તિરસ્કારમાં) છોકરું ('જગધી' સ્ત્રી., 'જગધો' પું.)

**જગન** પું. [સં. यज्ञ, અર્વા. તદ્ભવ] જુઓ 'યજ્ઞ.' [૦ કરવો (રૂ. પ્ર.) ભારે મોટું કામ પાર પાડવું. ૦ભડાકો (રૂ. પ્ર.) ભારે અધરું કામ]

**જગ-નાથ** પું. [જુઓ 'જગ[૨]' + સં.] જગતનો સ્વામી, જગત્પતિ પરમાત્મા

**જગ-નામી** વિ. [જુઓ 'જગ[૨]' + 'નામી.'] પ્રખ્યાતિ પામેલું, [સુપ્રસિદ્ધ

**જગ-નાયક** પું. [જુઓ 'જગ[૨]' + સં.] જગતના નેતા–પરમેશ્વર

**જગનું** જુઓ 'જગતું.'

**જગન્નાથ** પું. [સં. जगत् + नाथ, સંધિથી] જુઓ 'જગ-નાથ.'

**જગન્નાથ-જી** પું., બ. વ. [ + જુઓ 'જી.'] ઓરિસ્સામાં જગન્નાથપુરીના તીર્થદેવ. (સંજ્ઞા.) [૦નો રથ (રૂ. પ્ર.) ભારે જોખમી કામ]

**જગન્નાથપુરિયું** વિ. [જુઓ 'જગન્નાથ-પુરી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જગન્નાથપુરીમાં જઈ રહેનારું કે વારંવાર યાત્રા કરનારું. (૨) (લા.) ચુસ્ત સનાતની, 'ઑર્થૉડૉક્સ'

**જગન્નાથ-પુરી** સ્ત્રી. [સં.] ઓરિસ્સામાં જગન્નાથે વિષ્ણુ-મૂર્તિનું મંદિર છે તે નગર. (સંજ્ઞા.)

**જગન્નાથી** સ્ત્રી. [સં. जगन्नाथ + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] (લા.) મલમલથી ઊતરતી કોટિનું એક સફેદ કાપડ

**જગન્નાયક** પું. [સં. जगत् + नायक, સંધિથી] જુઓ 'જગ-નાયક.'

**જગન્નાસ્તિત્વ-વાદ** પું. [સં. जगत् + न + अस्तित्व-वाद, શું સંધિથી] જગત એવું કશું નથી એ પ્રકારનો મત-સિદ્ધાંત, મિથ્યાત્વ-વાદ, માયા-વાદ, કેવલાદ્વૈતવાદ

**જગન્નાસ્તિત્વવાદી** વિ. [સં., પું.] જગતના અનસ્તિત્વના સિદ્ધાંતમાં માનનારું, મિથ્યાત્વવાદી, માયાવાદી, કેવલાદ્વૈતવાદી

**જગન્નિંદ્ય** (-નિન્દ્ય) વિ. [સં. जगत् + निन्द्य, સંધિથી] બધાની નિંદાને પાત્ર

**જગન્નિયંતા** (-યન્તા) પું. [સં. जगत् + नियन्ता, સંધિથી], **જગન્નિયામક** પું. [સં. जगत् + नियामक, સંધિથી] જગતનું નિયમન કરનાર, જગતને ચલાવનાર (પરમેશ્વર)

**જગન્નિર્માણ** ન. [સં. जगत् + निर्माण, સંધિથી] જગત્સર્જન

**જગન્નિવાસ** પું. [સં. जगत् + निवास, સંધિથી] જેમનામાં આ સમગ્ર વિશ્વ વાસ કરીને રહ્યું છે તેવા પરમેશ્વર. (૨) સમગ્ર જગતમાં વ્યાપીને રહેલા પરમેશ્વર

**જગન્મય** વિ. [સં. जगत् + मय પ્ર., સંધિથી] જગદ્રૂપ, જગદાત્મક

**જગન્મયી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'જગન્મય.' સં.] જગત્સ્વરૂપ [શક્તિ, જગદંબા

**જગન્માતા** સ્ત્રી. [સં. जगत् + माता, સંધિથી] જુઓ 'જગદંબા.'

**જગન્માન્ય** વિ. [સં. जगत + मान्य, સંધિથી] સૌએ માન કરવાને યોગ્ય, સર્વમાન્ય

**જગન્મિત્ર** પું. [સં. जगत् + मित्र, સંધિથી, ન.] જગતનું હિત ઇચ્છનાર પરમાત્મા

**જગન્મિથ્યા-ત્વ** ન. [સં. जगत् + मिथ्या-त्व, સંધિથી] જગત [કદી નથી એવી સ્થિતિ

**જગન્મિથ્યાત્વ-વાદ** પું. [+ સં.] જુઓ 'જગન્નાસ્તિત્વ-વાદ.'

**જગન્મિથ્યાત્વવાદી** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'જગન્નાસ્તિત્વ-વાદી.'

**જગન્મૈત્રી** સ્ત્રી. [સં. जगत् + मैत्री, સંધિથી] સમગ્ર વિશ્વના હિતની દૃષ્ટિ, જગદ્વ્યાપી મિત્રતા

**જગન્મોહની, જગન્મોહિની** વિ., સ્ત્રી. [સં. जगत् + मोहनी, मोहिनी, સંધિથી] જગતને મોહ કરનારી શક્તિ, જગદંબા. (૨) માયાશક્તિ, મહામાયા

**જગ-પતિ** પું. [જુઓ 'જગ[૨]' + સં.] જુઓ 'જગત્પતિ'-'જગત-પતિ.'

**જગ-પાવની** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'જગ[૨]' + સં.] જુઓ 'જગ-[ત્પાવની.'

**જગ-પ્રસિદ્ધ** વિ. [જુઓ 'જગ[૨]' + સં.] જુઓ 'જગત્પ્રસિદ્ધ.'

**જગ-બત્રીસી(-શી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'જગ[૨]' + 'બત્રીસી(-શી).'] (લા.) જગતના લોક. (૨) લોકનિંદા, લોકમાં ઘસાતી વાત થવી એ

**જગબી** સ્ત્રી. ઢોરને ચરવા માટેની ન ખેડેલી જમીન, બીડ, ચરો

**જગમગ** (-ગ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જગમગવું.'] જગારો, પ્રકાશ, જગમગાટ

**જગમગવું** અ.ક્રિ. [અનુ.] જગારા મારવા, જળહળવું. જગ-મગાવું ભાવે., ક્રિ. જગમગાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.

**જગમગાટ** પું. [જુઓ 'જગમગવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'જગમગ.'

**જગમગાવવું, જગમગાવું** જુઓ 'જગમગવું'માં.

**જગમગી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જગમગવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'જગમગ.'

**જગ-મશહૂર** વિ. [જુઓ 'જગ[૨]' + 'મશહૂર.'] જુઓ 'જગ-[પ્રસિદ્ધ.'

**જગ-મેળો** પું. [જુઓ 'જગ[૨]' + 'મેળો.'] જુઓ 'જગત-મેળે

**જગ-મોહન** પું. [જુઓ 'જગ[1]' + સં.] જગતને મોહ કરનાર પરમાત્મા. (૨) (લા.) ન. હિંદુ-જૈન મંદિરોમાં પગથિયાં અને ગર્ભમંદિર વચ્ચેનો મંડપ, ગૂઢમંડપ. (સ્થાપત્ય.)

**જગ-મોહના** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'જગ-મોહન.'] જગતને મોહ કરનારી શક્તિ, જુઓ 'જગન્-મોહની.'

**જગ-રચના** સ્ત્રી. [જુઓ 'જગ[1]' + સં.] જગતની રચના, વિશ્વનું સર્જન

**જગરે** ન. એ નામનું એક પક્ષી

**જગ-રાજ,-ય** પું. [જુઓ 'જગ[1]' + સં., 'રાય.'] જગતનો રાજા-સ્વામી, પરમેશ્વર, જગત્સ્વામી

**જગરિયો** પું. એ નામની એક વનસ્પતિ, ધોળો ખાખરો

**જગરી** સ્ત્રી. ધૂણી. (૨) સગડી

**જગરું** ન. તાપણું

**જગ-લીલા** સ્ત્રી. [જુઓ 'જગ[1]' + સં.] પરમાત્માએ ક્રીડા માટે ઉપજાવેલી સૃષ્ટિનો ક્રમ

**જગ-વટુ** વિ. [જુઓ 'જગ[1]' + 'વટવું' ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] સંસારને વટાવી જનારું, સંસાર-ત્યાગ કરનારું

**જગ-વલ્લભા** સ્ત્રી. [જુઓ 'જગ[1]' + સં.] (લા.) વેશ્યા, કૂટણી

**જગ(-ગા)વવું** જુઓ 'જાગવું'માં.

**જગવ્યાપી** વિ. [જુઓ 'જગ[1]' + સં., પું.] જુઓ 'જગદ્-વ્યાપી.'

**જગા(-ગ્યા)** સ્ત્રી. [ફા. જાયગાહ્] સ્થાન, ઠામ, ઠેકાણું, 'પ્લેઇસ,' 'સ્પૉટ,' 'સાઇટ'. (૨) મકાનની હદ, 'પ્રીમાઇસીસ'. (૩) અધિકારનું સ્થાન, 'પોસ્ટ.' (૪) અવકાશ. (૫) પદવી, હોદ્દો. (૬) સાધુ-બાવા-ફકીરને રહેવાનું સ્થાન. [૦ આપવી (રૂ.પ્ર.) નોકરીએ લેવું. ૦ કરવી (રૂ.પ્ર.) બીજું સમાય એમ કરવું. ૦ પૂરવી (રૂ.પ્ર.) નોકરીએ લેવું. ૦ લેવી (રૂ.પ્ર.) નોકરીમાં જોડાવું]

**જગાડ(-વ)વું** જુઓ 'જાગવું'માં.

**જગાત** જુઓ 'જકાત.'

**જગાત-અધિકારી** જુઓ 'જકાત-અધિકારી.'

**જગાત-ખાતું** જુઓ 'જકાત-ખાતું.'

**જગાત-ઘર** જુઓ 'જકાત-ઘર.'

**જગાત-દાર** જુઓ 'જકાત-દાર.'

**જગાત-નામું** જુઓ 'જકાત-નામું.'

**જગાત-નીતિ** જુઓ 'જકાત-નીતિ.'

**જગાત-માફી** જુઓ 'જકાત-માફી.'

**જગાત-વેરો** જુઓ 'જકાત-વેરો.'

**જગાતી** જુઓ 'જકાતી.'

**જગા(ગ્યા)-ધારી** વિ.,પું. [જુઓ 'જગા(-ગ્યા)' + સં., પું.] સાધુ-બાવા-ફકીરના સ્થાનનો મુખ્ય સાધુ-બાવો-ફકીર

**જગાધિયું** ન. [જુઓ 'જગધ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] નાના બાળકની મરણ-તિથિનું નક્કી કરેલું શ્રાદ્ધ

**જગામણ** ન., **-ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાગવું' + ગુ. 'આમણ'– 'આમણી' કૃ.પ્ર.] જગાવવાની ક્રિયા. (૨) જગાવવા આવનારને આપવાનું મહેનતાણું

**જગાર** (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાગવું' દ્વારા.] જાગરણ

**જગારી** પું. ક્રોધ, ગુસ્સો

**જગારો** પું. જગમગાટ

**જગાવ(-ડ)વું, જગાવું** જુઓ 'જાગવું'માં.

**જગા(-ગ્યા)-હક(-ક્ક)** પું. [+ જુઓ 'હક(-ક્ક).'] નોકરીની જગ્યા ઉપરનો હક, 'લિયન'

**જગી** સ્ત્રી. મોરની જાતનું એક પક્ષી (સીમલા બાજુનું)

**જગુ** જુઓ 'જકુ.'

**જગુલી[1]** સ્ત્રી. [વ્રજ.] જગલું, ઝભલું (બાળકનું)

**જગુલી[2]** સ્ત્રી. પાતળી છાસ

**જગે(-ગ્યે)-જગ** (જગે(-ગ્યે) -જગ્ય) ક્રિ.વિ. [જુઓ 'જગા' + ગુ., સા.વિ., 'એ' પ્ર. ને દ્વિર્ભાવમાં પ્ર. લોપ લેખનમાં માત્ર] દરેક જગ્યાએ, ઠેર ઠેર

**જગો[1]** પું. [જુઓ 'જાગવું' દ્વારા.] (લા.) સમુદ્રમાં ખરાબો બતાવનારું નિશાન, બોયું

**જગો[2](-ગ્યો)** સ્ત્રી. જુઓ 'જગા.'

**જગો(-ગ્યો)-જગ** (-ગ્ય) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જગે-જગ'; અહીં 'ઓ' મધ્યગ છે, અને છેલ્લે 'એ'નો લેખનમાં માત્ર લોપ.] જુઓ 'જગે-જગ.'

**જગ્યા** જુઓ 'જગા.'

**જગ્યા-ધારી** જુઓ 'જગા-ધારી.'

**જગ્યા-હક(-ક્ક)** જુઓ 'જગા-હક(-ક્ક).'

**જગ્યે-જગ** (-ગ્ય) જુઓ 'જગે-જગ.'

**જગ્યો** જુઓ 'જગો'–'જગા.'

**જગ્યો-જગ** (-ગ્ય) જુઓ 'જગો-જગ.'

**જઘન** ન.,પું. [સં., ન.] નિતંબનો ભાગ, કૂલો

**જઘન-ચપલા** વિ.,સ્ત્રી. [સં.] (લા.) કામુક સ્ત્રી, કુલટા, વેશ્યા. (૨) એ નામનો એક છંદ–'આર્યા'નો ભેદ. (પિં.)

**જઘન-પૃષ્ઠ, જઘન-સ્થલ(-ળ)** ન. [સં.] નિતંબનો પાછલો ભાગ

**જઘન્ય** વિ. [સં.] છેલ્લું, છેવટનું. (૨) હલકી કોટિનું, હલકા પ્રકારનું. (૩) નિંદ્ય, નિંદનીય, નિંદવાલાયક. (૪) હલકી જાતિનું

**જઘર** પું. જખમ. (૨) રાતે આવતી ઉધરસ

**જઘાત** (-ત્ય) સ્ત્રી., **-તિયું** ન. [+ ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] મરણ પામેલાં બાળકો અને કુંવારાની મરણ તિથિનું શ્રાદ્ધ, ભાદરવા સુદિ તેરસનું શ્રાદ્ધ

**જઘાતિયો** પું. [જુઓ 'જઘાતિયું.'] કુંવારો છોકરો

**જચવું** અ. ક્રિ. [હિં.] ગમવું, રુચવું, માફક આવવું

**જ(૦ડ)જ** પું. [અં. 'જજ્'] ઇન્સાફ આપનાર અધિકારી, ન્યાયાધીશ, ન્યાયમૂર્તિ

**જજકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ફટકો પડવો. (૨) ગભરાવું. બીવું. **જજકાવું** ભાવે., ક્રિ. **જજકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**જજકાવવું, જજકાવું** જુઓ 'જજકવું'માં.

**જજ(-ઝ)બાત** સ્ત્રી. [અર. જઝ્બાત્] વાસના

**જજમાન** પું. [સં. यजमान, અર્વા. તદ્ભવ] જુઓ 'યજમાન.'

**જજમાન-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [+ સં.] યજમાનો ઉપરનો નિભાવ

**જજમાનિયું** વિ. [જુઓ 'જજમાન' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] 'યજમાન ઉપર નભનારું, યજ માનવાળું. (૨) યજમાનને લગતું.

**જજ-મેંટ(-મેન્ટ)** (-મેણ્ટ) ન. [અં.] ઇન્સાફની કચેરીનો કે કોઈ પણ ચર્ચા-વિચારણાનો ફેંસલો, નિર્ણય, ચુકાદો

**જજર-થથર** વિ. [રવા.] તાકાત વિનાનું, કમજોર. (૨) બોલવામાં અસ્પષ્ટ, બોબડું, તોતડું

**જજિયા-વેરો** પું. [જુઓ 'જજિયો'+'વેરો.'] જુઓ 'જજિયો.'

**જજિયો** પું. [અર. જિઝ્યહ્] મુસ્લિમ શાસનકાલમાં ઇસ્લામના અનુયાયીઓ સિવાયની પ્રજા પાસેથી લેવામાં આવતો હતો તે કર

**જજ્જો** પું. 'જ' વર્ણ કે વ્યંજન. (૨) 'જ' વર્ણનું ઉચ્ચારણ

**જઝબાત** જુઓ 'જજબાત.'

**જટ(૦લ)** વિ. જંગલનું વાસી, વન્ય. (૨) જિદ્દી હઠીલું. (૩) અનાડી

**જટકો¹** પું. [રવા.] ઝોંટવાની ક્રિયા

**જટકો²** પું. ઘોડાગાડી, ટાંગો, એક્કો

**જટલ** જુઓ 'જટ.'

**જટલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જટા' દ્વારા.] જટાની એક લટ

**જટા** સ્ત્રી. [સં.] સાધુ—બાવા ઋષિઓનો વધારેલા વાળનો સમૂહ. (૨) વડવાઈ. (૩) વૈદિક મંત્રોચ્ચારનો એક પ્રકાર. (૪) જટામાંસી, છડ (વનસ્પતિ). [૦પછાડવી (રૂ. પ્ર.) ગુસ્સે થવું]

**જટા-જૂટ** પું. [સં.] જટાને આંટા દઈ વાળેલો ઝૂડો

**જટા-ધર** વિ., પું. [સં.], **જટા-ધારી** વિ., પું. [સં., પું.] જટા ધારણ કરનાર (સાધુબાવો-ઋષિ)

**જટા-પાઠી** પું. [સં.] વૈદિક મંત્રોના 'જટા' પ્રકારનો પાઠ કરનાર વેદિયો

**જટા-માંસી** (-મૉસી) સ્ત્રી. [સં.] એ નામની એક વનસ્પતિ, [જટા, માંસી, છડ

**જટા-મુકુટ** પું. [સં.], **જટા-મુગટ** પું. [સં. °મુકુટનો અર્વા. તદ્ભવ] કેશના ગૂંછળાના આકારનો મુગટ

**જટાયુ** પું. [સં.] રામાયણમાં આવતો દશરથ રાજાનો એક મિત્ર રાજા (પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે 'ગીધ'ના સ્વરૂપનો), ગૃધ્રરાજ. (સંજ્ઞા.) [૦વૃત્તિ (રૂ. પ્ર.) અશક્ત છતાં પ્રામાણિક સામનો કરવાનું લોકશાહી વલણ (ડૉ. ગુણવંત શાહ, ન. મા.)

**જટાળું** વિ. [સં. જટા + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] જટાવાળું. [-ળી હરડે (રૂ. પ્ર.) દૂષણ]

**જટિત** વિ. [સં.] ગૂંચવાયેલું. (૨) ચિમકાવેલું. (૩) જડેલું

**જટિયું** ન. [જુઓ 'જટા' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] માથાના વાળની લટ, જટૂકલું

**જટિલ** વિ. [સં.] જટાવાળું. (૨) ગૂંચવાયેલું, 'ઇન્ટ્રિકેટ.' (૩) અઘરું, અટપટું, 'કૉમ્પ્લેક્સ' (બ.ક.ઠા.)

**જટિલ-તા** સ્ત્રી. [સં.] જટિલપણું

**જટૂકલું** ન. [જુઓ 'જટા' દ્વારા.] માથાના વાળની લટ, જટિયું

**જઠડો** પું. ઇમારતી કામમાં વપરાતો એક પથ્થર

**જઠર** ન. [સં., પું., ન.] ઉદરનો અંદરનો અન્નકોશ, હોજરી

**જઠર-રસ** પું. [સં.] જઠરમાંનો અન્ન પચાવનારો રસ, જઠરમાં ઝમતું પાચક પ્રવાહી, 'ગૅસ્ટ્રિક જ્યૂસ'

**જઠર-વ્યથા** સ્ત્રી. [સં.] પેટનો દુખાવો, ઉદરનો વ્યાધિ

**જઠરાગ્નિ** પું. [સં. જઠર + अग्नि] પેટમાં અનાજને પચાવવાની શક્તિનું તત્ત્વ

**જઠરાગ્નિ-(૦પ્ર)દીપક** વિ. [સં.] પેટની પાચનશક્તિને [વધારનારું

**જઠોળી** સ્ત્રી. જવની રોટલી

**જડ¹** વિ. [સં.] હાલે ચાલે નહિ તેવું, સ્થાવર, અચર. (૨) (લા.) બુદ્ધિ લાગણી કે અસર વિનાનું, સ્ફૂર્તિ વિનાનું, જાડી બુદ્ધિનું, મૂઢ, 'બ્રૂટ.' (૩) અગતિક, સુસ્ત, અક્રિય, 'ઇનર્ટ.' (૪) જગત. (વેદાંત.)

**જડ²** સ્ત્રી. [સં. જટા, વળી જુઓ 'જડવું.¹'] મૂળિયાનો ગઠા જેવો પ્રજનક ભાગ, મૂળ, મૂળિયું. (૨) ખીલી, મેખ. (૩) સ્ત્રીઓનું નાકનું એક નાનું ઘરેણું, ચૂની. [૦ ઉખેડવી, ૦કાઢવી, ૦ખોદવી (રૂ.પ્ર.) સમૂળગો નાશ કરવો. ૦ ઊખડવી, ૦ ઊખડી જવી (રૂ. પ્ર.) સમૂળગો નાશ થવો. ૦ ઘાલવી, ૦ જમાવવી, ૦ ના(-નાં)ખવી, (રૂ. પ્ર.) ઊંડે સુધી દાખલ થઈ જવું. ૦ ઘાલી બેસવું (-બૅસવું) (રૂ. પ્ર.) ઊંડે સુધી દાખલ થઈ ચીટકી પડવું. ૦ જામવી (રૂ. પ્ર.) દઢ થઈ રહેવું. ૦ પકડવી (રૂ. પ્ર.) વાતના મુદ્દાને પકડી પાડવો. ૦ પહેરવી (-પેઃરવી) (રૂ. પ્ર.) નાકમાં ચૂની પહેરવી. ૦ બાઝવી (રૂ. પ્ર.) પ્રબળ રીતે ચોંટી રહેવું. ૦ વાસવી (રૂ. પ્ર.) હિંદુઓમાં બાળકોને જનોઈ દેવાના પ્રસંગે કે પરણનારાંઓને માથાના વાળમાં કોઈએ વીંટી બાંધવી]

**જડ-કરણ** વિ. [સં + कर्ण > 'કરણ.' અર્વા. તદ્ભવ] (લા.) જડ પ્રકૃતિનું, 'ઇન્સેન્સિટિવ' (બ.ક.ઠા.)

**જ(૦ર)ડકો** પુ. [રવા.] છાસ ફેરવી લીધા પછી માખણ ઊંચું લાવવા ધીરેથી લાંબે નેતરે રવાઈ નો લેવામાં આવતો ઘુમરો

**જડજ** જુઓ 'જજ.'

**જડતર** ન., (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જડવું¹' + 'તર' કૃ. પ્ર.] જડવા-ચિપકાવવાની ક્રિયા. (૨) જડવા—ચિપકાવવાની રીત

**જડ-તલ** વિ. [સં. जड દ્વારા.] જડની માફક થંભી રહેનારું

**જડ-તા** સ્ત્રી. [સં.] જડપણું, અચેતનપણું. (૨) બૂઠી બુદ્ધિ હોવાપણું. (૩) એ નામનો એક વ્યભિચારી ભાવ. (કાવ્ય.) (૪) 'ઇનર્શિયા' (કે. હ.)

**જડતી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જડવું²' દ્વારા.] (ખાસ કરી ચોરીના આરોપમાં) ચોરનાં અંગો તેમજ એનાં સ્થાનોની લેવામાં આવતી તપાસ

**જડતું** વિ. [જુઓ 'જડવું¹' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ. [(લા.) બંધબેસતું માફક આવે તેવું, યોગ્ય રીતનું

**જડ-ત્વ** ન. [સં.] જુઓ 'જડતા.'

**જડત્વ-કેંદ્ર** (-કેન્દ્ર) ન. [સં.] જડ પદાર્થનું ગુરુત્વ-મધ્યબિંદુ

**જડત્વાકર્ષણ** ન. [ + સં. आ-कर्षण] એક પ્રબળ જડ પદાર્થની બીજા જડ કે ચેતન પદાર્થને પોતા તરફ ખેંચવાની ક્રિયા, ગુરુત્વાકર્ષણ, 'ગ્રૅવિટેશન'

**જડ-ધી** વિ. [સં.] જડ બુદ્ધિવાળું

**જડ-પૂજક** વિ. [સં.] જડ પ્રકૃતિને સૃષ્ટિનું કારણ માનનાર, અનાત્મવાદી, પ્રકૃતિકારણવાદી. 'મટિરિયાલિસ્ટ' (રા. વિ.)

**જડબા(-બાં)-તોડ, જડબા(-બાં)-ફાડ** વિ. [જુઓ 'જડબું' +ગુ. 'આં' બી. વિ., બ. વ. + 'તોડવું'- 'ફાડવું'.] (લા.) સામાને બોલવાનું ન રહે તેવી રીતનું સચોટ (સામાને જડબાં બોલવાનો — બોલવાનો આરો જ ન હોય)

**જડ-બુદ્ધિ** વિ. [સં.] જુઓ 'જડ-ધી'- 'જડ-મતિ.'

**જડબું** ન. મોઢામાંની નીચેની દાંતવાળી હાડકાંની માંડણી, 'જૉ-બોન.' [૦ તોડી ના(-નાં)ખવું, ૦ ભાંગી ના(-નાં)ખવું

(રૂ. પ્ર.) બોલતાં રોકી દેવું. (૨) માર મારવો. ૦ ફાટવું (રૂ. પ્ર.) બોલવાની હિંમત કરવી. ૦ બેસવું (-બૅસવું) (રૂ. પ્ર.) દાંતોનું કૃત્રિમ ચોકઠું બરોબર લાગુ થઈ રહેવું. ૦ બેસાડવું (-બૅસાડવું) (રૂ. પ્ર.) દાંતોનું કૃત્રિમ ચોકઠું બેસતું કરવું. ૦ વધવું (રૂ. પ્ર.) જેતેમ બોલ બોલ કર્યા કરવું, હદ ઉપરાંત બોલવાની છૂટ લેવી]

**જડ-બે-સ(-સુ)લાક(-ખ)** ક્રિ. વિ. [અર. જર્બ્-શલાક્] **-ક** વિ. [+ જુઓ 'સલાડ.' બરાબર બંધબેસતી રીતે ચીપકાઈ જાય એમ, સજ્જડ

**જડબોર્યું** ન. બોલાચાલી. (૨) માથાકૂટ

**જડભરત,-થ** પું. [સં. जड-भरत] પૌરાણિક સમયનો એક બાળ-યોગી. (સંજ્ઞા.) (૨) (લા.) વિ. જડ પ્રકૃતિનું. (૩) જડબુદ્ધિનું. વિચાર્યા વિના મુશ્કેલીવાળું ભારે કામ કરી નાખવાની શક્તિવાળું, રાક્ષસી શક્તિવાળું

**જડ-મતિ** વિ. [સં.] જુઓ 'જડ-ધી'- 'જડ-બુદ્ધિ.'

**જડ-મૂળ** ન. [જુઓ 'જડ[2]' + સં. मूल.] મુખ્ય મૂળિયું. [૦થી (રૂ. પ્ર.) તદ્દન પાયામાંથી, સમૂળગું]

**જડયાંત્રિક-વાદ** (-યાન્ત્રિક-) પું. [સં.] માત્ર યંત્રાધીનતા, 'મિકેનિ-ઝમ' (હી. વ્ર.)

**જડ-રૂપ** વિ. [સં.] તદ્દન જડ

**જડ-વજડ** ન. સવાર-સાંજનું ઝાંખું અસ્પષ્ટ અજવાળું

**જડ-વત્** ક્રિ. વિ. [સં.] જડની જેમ, તદ્દન નિશ્ચેષ્ટ

**જડવાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'જડવું[1]' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] દાગીનામાં હીરા વગેરે જડવાનું મહેનતાણું

**જડ-વાદ** પું. [સં.] સૃષ્ટિનું મૂળ કારણ જડ પ્રકૃતિ જ છે એવા પ્રકારનો મત-સિદ્ધાંત, અનાત્મવાદ, પ્રકૃતિકારણવાદ, 'મૅટરિયાલિ-ઝમ'

**જડવાદિ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] જડવાદી હોવાપણું

**જડવાદી** વિ. [સં., પું.] જડવાદમાં માનનારું, 'મૅટરિયાલિસ્ટ.' (૨) (લા.) પોતાનું જ ઠીક ઠીક કરનારું

**જડ-વાસણું** ન. [જુઓ 'જડ વાસવી' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] જનોઈ કે લગ્ન પ્રસંગે કોઈ તરફથી બટુક કે વર-કન્યાના વાળમાં વીંટી બાંધવાની ક્રિયા

**જડવું[1]** સ. ક્રિ. (ખીલી કે એવા કોઈ પદાર્થથી) સજ્જડ કરવું, ચપોચપ બેસાડવું. **જડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **જડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**જડવું[2]** અ. ક્રિ. (ગુમ થઈ ગયેલું યા કોઈનું પડી ગયેલું કે નજર બહાર રહી ગયેલું) હાથ લાગવું, પ્રાપ્ત થવું, મળી આવવું, લાધવું

**જડસલું** ન. વાદળિયું વાતાવરણ. (૨) ટાઢોડું

**જડસાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'જડસું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] જડસાપણું, જડતા

**જડસુ(-સું)** વિ. [સં. जड દ્વારા] જડ પ્રકૃતિનું. (૨) જડ બુદ્ધિનું [બુડથલ, ભોટ

**જડસુ(-સું)-બોથડ** વિ. [+ જુઓ 'બોથડ.'] તદ્દન મૂર્ખ, **જડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'જડવું[1]' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] જડવા-ચિપકાવવાની ક્રિયા. (૨) જડવા-ચિપકાવવાની રીત. (૩) જડવા-ચિપકાવવાનું મહેનતાણું

**જડાઉ(-વ)** વિ. [જુઓ 'જડવું[1]' + ગુ. 'આઉ'-'આવ' કૃ. પ્ર.] જેના ઉપર જડાવ-કામ કર્યું હોય તેવું, જડતરવાળું

**જડાદ્વૈત** ન. [સં. जड + अद्वैत] જડ જગતની એકરૂપતા, 'મોનિ-ઝમ.' [જડામૂળ, નખોદ, સંપૂર્ણ વિનાશ

**જડાબીટ(-ડ)** ન. [જુઓ 'જડ[2]' દ્વારા.] (લા.) સત્યાનાશ,

**જડામણ** ન., **-ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જડવું' + ગુ. 'આમણ,-ણી' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'જડાઈ.'

**જડામૂળ** ન. [જુઓ 'જડ[2]' + 'મૂળ'—'આ'નું વચ્ચે ઉમેરણ.] જુઓ 'જડ-મૂળ'-'જડાબીટ.'

**જડાવ** વિ. જુઓ 'જડાઉ.' [જડવાની ક્રિયા

**જડાવટ** (-ટય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જડવું[1]' + ગુ. 'આવટ' કૃ.પ્ર.]

**જડાવવું, જડાવું** જુઓ 'જડવું[1]'માં.

**જડિત** વિ. [જુઓ 'જડવું'[1] + સં. इत કૃ. પ્ર.], **-ત્ર** વિ. [જુઓ 'જડિત'નો સસ્કૃતાભાસી વિકાસ.] જડેલું, ચિપકાવેલું, મઢેલું, જટિત, 'ફિક્સ્ડ' [૦ સામગ્રી 'ફિક્સ્ચર્સ.']

**જડિમા** સ્ત્રી. [સં., પું.] જડતા, જડત્વ, જડપણું

**જડિયું** ન. [જુઓ 'જડ[2]' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જડ, મૂળ, મૂળિયું. [-યાં પકડવાં (રૂ. પ્ર.) વેચાવા માટે મૂકેલો માલ તરત ખપી જવો]

**જડિયો** વિ., પું. [જુઓ 'જડવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] સોના વગેરેના દાગીનામાં હીરા મોતી જડવા-ચિપકાવવાનું કામ કરનાર કારીગર, પચ્ચીગર

**જડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જડ[2]' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનું મૂળ, મૂળિયું (ખાસ કરી ઔષધના કામનું)

**જડી-કરણ** ન. [સં.] જડ ન હોય તેને જડ કરવાની ક્રિયા

**જડી-કૃત** વિ. [સં.] જડ ન હોય તેવાને જડ કરવામાં આવેલું, હાલે ચાલે નહિ તેવું કરી નાખેલું

**જડી-બુટ્ટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જડી' + 'બુટ્ટી.'] ચમત્કારિક ગુણવાળું મૂળિયું, રામબાણ ઔષધ. [૦ સૂંઘાડવી (રૂ.પ્ર.) અસરકારક ઔષધનો પ્રયોગ કરવો]

**જડી-ભૂત** વિ. [સં.] જડ ન હોય તેવું જડ થઈ ચૂકેલું, હાલે ચાલે નહિ તેવું થઈ ગયેલું

**જડોજડ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જડવું,[1]'-દ્વિર્ભાવ.] તદ્દન સજ્જડ હોય એમ, ઠાંસી ઠાંસીને જડવું હોય એમ

**જડોસું** ન. [જુઓ 'જડવું[1]' દ્વારા.] બે પાટિયાંઓના સાંધા ઉપર જડાતું નાનું સીધું પાટિયું કે પતરું, ચિપોટિયું. (૨) સ્લેઇટ વગેરેનું લાકડાનું ચોકઠું, 'ફ્રેઇમ'

**જણ[1]** પું., ન. [સં. जन > પ્રા. जण પું.] માણસ, વ્યક્તિ

**જણ[2]** પું., બ. વ. રૂ પીંજતાં એમાંથી ઊડતા બારીક રેસા

**જણક** (-કચ) સ્ત્રી. દખલગીરી

**જણતર[1]** ન. [જુઓ 'જણવું' + ગુ. 'તર' કૃ. પ્ર.] જણવું એ, પ્રસવ. (૨) બાળક, બચ્ચું, પ્રસૂતિ

**જણતર[2]** (-રચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'જણવું' + ગુ. 'તર' કૃ. પ્ર.] જણવું એ, પ્રસવ

**જણ-દીઠ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જણ[1]' + 'દીઠું.'], **જણ-પટ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જણ[1]' દ્વારા.] એકેક જણને ઉદ્દેશી, માણસદીઠ

**જણ(-ણા)વવું[1]** જુઓ 'જણવું'માં.

**જણ(-ણા)વવું²** જુઓ 'જાણવું'માં.

**જણવાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'જણવવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] જણતર કરાવવાનું દાઈનું મહેનતાણું

**જણવું** સ. ક્રિ. [સં. जनय- > પ્રા. जण તત્સમ] પ્રસવ કરવો. જન્મ આપવો, પ્રસવવું. **જણાવું**¹ કર્મણિ., **જણ(-ણા)વવું**¹ પ્રે., સ. ક્રિ.

**જણસા(-શા)ળી** જુઓ 'જનસાળી.'

**જણસ** સ્ત્રી. [અર. જિન્સ્] ચીજ, વસ્તુ. (૨) દાગીનો, ઘરેણું. (૩) સિલક, પ્રાંત

**જણસ-ખાતું** ન. [+જુઓ 'ખાતું.'] રોકડ મેળનો ચોપડો

**જણસ-દીઠ** ક્રિ. વિ. [+જુઓ 'દીઠું.'] તે તે દરેક જણસને આંખ સામે રાખીને, પ્રત્યેક ચીજને ઉદ્દેશી

**જણસ-ભાવ** સ્ત્રી., ન. [+સં., પું.] (ઘરવખરી, હાંલ્લાંકૂંડી, ઘરેણાં-ગાંઠાં વગેરે) માલ મિલકત

**જણસ-વાર** ક્રિ. વિ. [+જુઓ 'વાર.'] જુઓ 'જણસ-દીઠ.'

**જણસાઉ** વિ. [+ગુ. 'આઉ' ત. પ્ર.] જણસ ઉપર આપેલું લીધેલું [રોકડ નાણું

**જણસી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જણસ' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**જણાવવું,**¹ **જણાવું**¹ જુઓ 'જણવું'માં.

**જણાવવું,**² **જણાવું**² જુઓ 'જાણવું'માં.

**જણી**¹ સ્ત્રી. [સં. जनिका > પ્રા. जणिआ; હકીકતે જુઓ 'જણ¹' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] સ્ત્રી વ્યક્તિ (જુઓ 'જણું').

**જણી**² સ્ત્રી. [સં. जनिता > પ્રા. जणिआ; અને 'જણ્યું' ભૂ. કૃ. + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] દીકરી, પુત્રી

**જણું** વિ. [જુઓ 'જણ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] માણસ, વ્યક્તિ ('જણો' પું., જુઓ 'જણી¹' સ્ત્રી.)

**જણ્યું** વિ. [સં. जनित > પ્રા. जणिअ-] (જણેલું હોઈ) સંતાન, સંતતિ, પ્રસૂતિ (જણ્યો પું., જુઓ 'જણી²' સ્ત્રી.)

**જત**¹ ક્રિ. વિ. [સં. यत् અર્વા. તદ્ભવ] જૂની પદ્ધતિએ લખાતા પત્રના આરંભનો બચેલો શબ્દ, હવે. (નવી પદ્ધતિમાં હવે નથી પ્રયોજાતો.)

**જત**² પું. [સં. जर्त] રોહિલ ખંડ તેમજ કચ્છમાંની એ નામની તે તે જાતિ (રોહિલ-ખંડમાં હિંદુ, કચ્છમાં મુસ્લિમ થયેલ.) (સંજ્ઞા.)

**જત(૦ર)ડું** ન. [સં. यन्त्र > અર્વા. ગુ. 'જંતર' + 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] સોના-ચાંદીના તારને તાણી લાંબા કરવાનું સાધન

**જતન** ન. [સં. यत्न, અર્વા. તદ્ભવ] (લા.) રક્ષણ, સાચવણ, કાળજી, સંભાળ [જતરડું

**જતરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જતરડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું

**જતરડું** જુઓ 'જતરડું'–'જંતરડું.' (૨) ન. ગોફણની દોરી. [**-ડામાં ઘાલવું** (રૂ. પ્ર.) ફસાવવું. **-ડામાં ઘાલીને તાણવું** (રૂ. પ્ર.) કાબૂમાં લઈ કામ કરાવવું. **-ડામાં લેવું** (રૂ. પ્ર.) પ્રતિબંધ કરવો, અટકાવવું]

**જતરડો** પું. [જુઓ 'જતરડું'.] મોટું જતરડું, જંતરડો

**જતાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જત²' + ગુ. 'આણી' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જતની સ્ત્રી, જત જ્ઞાતિની સ્ત્રી [જણાવવું. (પુષ્ટિ.)

**જતાવવું** સ. ક્રિ. [વ્ર, હિં. જતાના] અનુભવ કરાવવો,

**જતિ** પું. [સં. यति, અર્વા. તદ્ભવ] ગૃહસ્થી જૈન સાધુ, યતિ [કે સહિયારી જવાબદારી

**જતિ-મતિ** સ્ત્રી. [સં. युक्ति દ્વારા + સં.] (લા.) સૌની સામટી

**જતિયાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જતિ' + ગુ. 'આણી' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગૃહસ્થી જૈન સાધુની પરણેલી સ્ત્રી

**જતિ-સતી** ન., બ. વ. [જુઓ 'જતિ' + 'સતી.'] જૈન સાધુઓ અને ગોરણીઓ. (૨) (લા.) અભ્યાગત, ભિક્ષુક

**જતુ** ન. [સં.] વનસ્પતિનો એક પ્રકારનો સુકાયેલો રસ, લાક્ષા, લાખ [મધ્ય ભાગનું હાડકું

**જતુકાસ્થિ** ન. [સં. जतुका + अस्थि] ખોપરીના તળિયાના

**જતુ-ગૃહ** ન. [સં., પું., ન.] લાખ વગેરે સળગી ઊઠે તેવા પદાર્થોના મેળથી તૈયાર કરેલું મકાન, લાક્ષા-ભવન, લાક્ષા-ગૃહ (મહાભારતમાં પાંડવોને બાળી નાખવા દુર્યોધને વારણાવત નગરમાં બનાવડાવેલા પ્રકારનું)

**જતુ-મણિ** પું. [સં.] (લા.) શરીર ઉપરનો તલ. (૨) લાખું

**જતુ-રસ** પું. [સં.] લાખનો બનાવેલો પગનાં તળાં રંગવામાં કામ લાગતો લેપ, અળતો (હવે વપરાતો બંધ થયો છે અને મેંદી વપરાય છે.)

**જતુ-વર્ણ** વિ. [સં.] લાખના રંગનું, ઘેરું લાલ

**જતે દહાડે** (-દા:ડે) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જવું'+ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ. + 'દહાડો' +ગુ. 'એ' બંનેને સા. વિ., પ્ર., સતિ સપ્તમીનો પ્રયોગ.] (લા.) અમુક સમય પસાર થતાં, ભવિષ્યમાં, કાળે કરીને [પહેલું પાંસળું)

**જત્રુ** ન. [સં.] કંઠની હાંસડીનો ભાગ, ડોકનું હાડકું (ઉપરનું

**જત્થા(-ત્થા)-બંધ** જુઓ 'જથા-બંધ.'

**જત્થા(-ત્થા)-વાચક** જુઓ 'જથા-વાચક.'

**જત્થો(-ત્થો)** જુઓ 'જથો.'

**જથર-પથર** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'પથરાવું',–દ્વિર્ભાવ.], **જથર-વથર** ક્રિ. વિ. [સં. विस्तर- > પ્રા. वित्थर દ્વારા., દ્વિર્ભાવ] આમ-તેમ વેરવિખેર પડ્યું હોય એમ

**જથા(-ત્થા)-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [જુઓ 'જથો(-ત્થો)' + ફા. 'બંદ્'] જથ્થામાં હોય એમ, એકસામટા જથ્થામાં, છૂટક નહિ એમ સામટું

**જથા(-ત્થા)-વાચક** વિ. વિ. [જુઓ 'જથો' + સં.] સમૂહ-વાચક (નામ.), 'કલેક્ટિવ' (વ્યા.)

**જથો,-ત્થો** પું. એકસામટો સમૂહ. (૨) સમુદાય [જેકે

**જદપિ** ઉભ. [સં. यद्यपि, અર્વા. તદ્ભવ., જૂ. ગુ.] યદ્યપિ,

**જદુ-કુલ(-ળ)** ન. [સં. यदु-कुल, અર્વા. તદ્ભવ] યદુરાજાનો વંશ, યાદવ-વંશ, યાદવ-કુળ. (સંજ્ઞા.)

**જદુ-નંદન** (-નન્દન) પું. [સં. यदु, અર્વા. તદ્ભવ + સં.] યાદવ વંશમાં જન્મેલા પુત્ર—શ્રીકૃષ્ણ

**જદુ-નાથ, જદુ-પતિ** પું [સં. यदु, અર્વા. તદ્ભવ + સં.] યાદવવંશના સ્વામી—શ્રીકૃષ્ણ

**જદુ-રાજ, -ય** પું. [સં. यदु, અર્વા. તદ્ભવ + સં. राज (સમાસમાં < સં. राजन्-રાજામાંથી) > પ્રા. राअ-] યાદવવંશના રાજવી—શ્રીકૃષ્ણ [ઉત્તમ—શ્રીકૃષ્ણ

**જદુ-વર** પું. [સં. यदु, અર્વા. તદ્ભવ + સં.] યાદવોમાંના

**જદુ-વંશ** (-વંશ) પું. [સં. यदु, અર્વા. તદ્ભવ + સં.] યદુ-રાજનો વંશ, યદુ-કુળ. (સંજ્ઞા.)

**જદુવંશી** (-વંશી) વિ. [સં. યદુ-વંશી, પું., અર્વા. તદ્ભવ] યદુકુળનું, યાદવ [વીર પુરુષ-શ્રીકૃષ્ણ

**જદુ-વીર** પું. [સં. યદુ, અર્વા. તદ્ભવ + સં.] યાદવોમાંના

**જધ(-ધે)લ** (જધ્યલ) વિ. [જુઓ 'જધવું' + ગુ. 'એલ' ક્રિ. ભૂ. કૃ. (ગ્રા.)] (લા.) બેવકૂફ, મૂર્ખ

**જધવું** સ. ક્રિ. [ફા. 'ઝદન્'=મારવું, ઠોકવું] (લા.) (અશ્લીલ) સંભોગ કરવો. (૨) હેરાન કરવું. **જધાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **જધાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [હેરાનગત

**જધાણું** ન. [જુઓ 'જધાવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] (લા.)

**જધામણ** ન., (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જધવું' + ગુ 'આમણ' કૃ. પ્ર.] (લા.) ગધ્ધા-મજૂરી, વૈતરું. (૨) હેરાનગત

**જધાવવું, જધાવું** જુઓ 'જધવું'માં.

**જધેલ** જુઓ 'જધલ.'

**જધાર** ન. એ નામની એક વનસ્પતિ

**જન** પું., ન. [સં., પું.] માણસ, વ્યક્તિ. (૨) જનસમૂહ, લોક, જનતા. (૩) પું. પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણેનો પાંચમો લોક (સાતમાંનો). (સંજ્ઞા.)

**જનક** પું. [સં.] પિતા, બાપ. (૨) વૈદિક યુગનો મિથિલાનો એક રાજા કે રાજવંશ. (સંજ્ઞા.) [મૈથિલી

**જનક-તનયા** સ્ત્રી. [સં.] રાજા જનકની પુત્રી-સીતા, વૈદેહી,

**જન-કથની** સ્ત્રી. [સં. जन + જુઓ 'કથની.'], **જન-કથા** સ્ત્રી. [સં.] લોકવાયકા, દંતકથા, અનુશ્રુતિ

**જનક-નંદિની** (-નન્દિની), **જનક-પુત્રી, જનક-સુતા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જનક-તનયા.'

**જનકલ્યાણ-કારી** વિ. [સં., પું.] લોકોનું ભલું કરનાર, 'ફિલાન્થ્રોપિક' (ન. ભો.) [તનયા.'

**જનકાત્મજા** સ્ત્રી. [સં. जनक + आत्मजा] જુઓ 'જનક-

**જન-ગણના** સ્ત્રી. [સં.] વસ્તી-ગણતરી, 'સેન્સસ'

**જન-ચર્ચા** સ્ત્રી. [સં.] લોકોમાં થતી વાત

**જન-જાત** ન. [સં.] સમગ્ર માણસ, માણસમાત્ર

**જન-તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [સં.] જનતાના પ્રતિનિધિઓથી ચાલતું શાસન-તંત્ર, લોક-તંત્ર, પ્રજા-તંત્ર, 'ડેમોક્રસી'

**જન-તા** સ્ત્રી. [સં.] માણસપણું. (૨) (નવો અર્થ) લોકસમૂહ, પ્રજા, માણસમાત્ર, 'માસીઝ,' 'સોસાયટી' (આ. બા.), 'નેશન' (વિ. ઓ., આ.બા.). (૩) રાષ્ટ્રીયતા, 'નેશનાલિટી' (વ. ઓ., આ. બા.)

**જનતા-દ્વેષ** પું. [સં.] જુઓ 'જન-દ્વેષ.'

**જનતા-દ્વેષી** વિ. [સં., પું.] સમગ્ર સમાજનો દ્વેષ કરનાર, પ્રજાનું શત્રુ, 'મિસનથ્રોપિ' (ર.વા.)

**જનતા-ધર્મ** પું. [સં.] લોકોની ફરજ (એકબીજા તરફની), માનવસમાજ પ્રત્યે બજાવવાની ફરજ

**જનતા-પ્રેમ** પું. [સં °પ્રેમા પું., °પ્રેમ ન.] લોકોનો પ્રેમ. (૨) લોકો તરફનો સ્નેહ, પ્રજા તરફની લાગણી, 'હ્યુમિનિટી'

**જનતા-સેવક** પું. [સં.] લોક-સેવક, પ્રજા-સેવક

**જનતાસ્મિતા** સ્ત્રી. [સં. जनता + अस्मिता બંને શબ્દ નવા અર્થમાં] જનતા સાથેનો એકાત્મભાવ, માનવ-બંધુતા, 'હ્યુમેનિટેરિયનિઝમ'-'હ્યુમેનિટી' (બ.ક.ઠા.)

**જન-દયા** સ્ત્રી. [સં.] લોકો તરફનો કરુણાભાવ, 'હ્યુમેનિટી'

**જન-દ્વેષ** પું. સં.] લોકો તરફનો શત્રુ-ભાવ, જનતા-દ્વેષ

**જનન** ન. [સં.] જન્મવું એ, જન્મ, ઉત્પત્તિ. (૨) પ્રસવ, પ્રસૂતિ [પ્રસવ-કાલ

**જનન-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] જન્મનો સમય, પ્રસૂતિનો સમય,

**જનન-નાળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [સં. जनन + જુઓ 'નાળ.'] ગર્ભની ડૂંટી સાથે જોડાયેલી નાળ

**જનન-વિરોધ** પું. [સં] સંતાન થતાં અટકાવવાની ક્રિયા, સંતતિ-નિયમન, ગર્ભાધાન-નિરોધ

**જનન-મરણ** ન. [સં.] જન્મ-મરણ

**જનન-મર્યાદા** સ્ત્રી. [સં.] પતિ-પત્નીને અમુક સંખ્યાથી સંતાન વધુ ન જન્મે એવી હદ [ઉત્પત્તિના વિષયની વિદ્યા

**જનન-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.], **જનન-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] સંતાનોની

**જનનાશૌચ** ન. [સં. जनन + आशौच] હિંદુઓમાં બાળક જન્મતાં પાળવામાં આવતું એક પ્રકારનું સૂતક, વૃદ્ધિસૂતક

**જનની** સ્ત્રી. [સં.] (જન્મ આપનારી) માતા

**જન-નીતિ** સ્ત્રી. [સં.] લોક-મર્યાદા

**જનનેંદ્રિય** (જનનેન્દ્રિય) સ્ત્રી. [સં. जनन + इन्द्रिय] સ્ત્રી-પુરુષની પ્રજોત્પાદક ગુહ્ય ઇંદ્રિય (પુરુષનું લિંગ અને સ્ત્રીની યોનિ)

**જન-પતિ** પું. [સં] લોકોનો સ્વામી, રાજા

**જન-પદ** પું., ન. [સં., પું.] નગર પુર વગેરે સિવાયનો સમગ્ર ગ્રામ-પ્રદેશ, દેહાત, 'રૂરલ એરિયા'

**જનપદ-ધર્મ** પું. [સં.] લોક-ધર્મ, લોકોની ફરજ

**જન-પ્રવાદ** પું. [સં.] લોકોમાં ચાલતી વાત, ગામગપાટો, અફવા, 'રૂમર'

**જન-પ્રવાહ** પું. [સં.] લોકોનો સમૂહ, લોકમેદની. (૨) (લા.) લોકાચાર, લોક-રૂઢિ [લોક-પ્રિય

**જન-પ્રિય** વિ. [સં.] લોકોમાં વહાલું, લોકાદર પામેલું,

**જન-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] સામાન્ય માણસની અક્કલ

**જન-ભાષા** સ્ત્રી. [સં.] લોક-ભાષા, લોક-બોલી, 'ડાયાલેક્ટ'

**જનમ** પું. [સં. जन्म ન, અર્વા. તદ્ભવ] જુઓ 'જન્મ.'

**જનમ-કુંડલી(-ળી)** (-કુણ્ડલી,-ળી) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'કુંડલી,' -'ળી'] જુઓ 'જન્મ-કુંડલી.'

**જનમ-કેદ** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'કેદ'] જુઓ 'જન્મ-કેદ.'

**જનમકેદી** વિ. વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] જુઓ 'જન્મકેદી.'

**જનમ-ગાંઠ** (-ઠય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ગાંઠ.'] જુઓ 'જન્મ-ગાંઠ.'

**જનમ-ઘૂંટી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ઘૂંટવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] ઘૂંટીને બાળકને પાવાની દવા, સોગઠી

**જનમ-ટીપ** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ટીપ'] જુઓ 'જન્મ-ટીપ.'

**જન-મત** પું. [સં., ન.], **જન-મન** ન. [સં °मनस्] લોકોનો અભિપ્રાય, લોક-મત, લોક-વિચાર

**જન-મનાર** પું. વહાણનો મોરો-એની આગલી અણી. (વહાણ.)

**જનમ-નું** વિ. [જુઓ 'જનમ' + ગુ. 'નું' છ. વિ. નો અનુગ] (લા.) છેક જન્મથી ચાલ્યું આવતું

**જનમ-ભોમ, ૦કા** (-ભોમ્ય, ૦કા) સ્ત્રી. [સં. जन्मभूमि, ०का] જુઓ 'જન્મ-ભૂમિ.' [લોક-નીતિ, જન-નીતિ

**જન-મર્યાદા** સ્ત્રી. [સં.] લૌકિક રીત-રિવાજ, લોકાચાર,

**જનમવું** અ.ક્રિ. [સં. जन्म > અર્વા. તદ્ભવ 'જનમ,' ના,

ધા.] જુઓ 'જન્મવું.' **જનમાવું** ભાવે., ક્રિ. **જનમાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**જનમ-સંઘાતી,-થી** (-સઙ્ઘાતી,-થી) વિ. [જુઓ 'જનમ' + 'સંઘાતી, -થી.'] જન્મથી સાથે રહેનારું

**જન-મંડલ**(-ળ) (-મણ્ડલ,-ળ) ન. [સં.] લોકોનો સમુદાય, જનતા

**જનમારો** જુઓ 'જન્મારો.'

**જનમાવવું, જનમાવું** જુઓ 'જનમવું'માં.

**જન-મેદની** સ્ત્રી. [સં. जन + જુઓ 'મેદની.'] લોકોનું મોટું ટોળું, જન-સમુદાય

**જનમોજનમ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જનમ,' –દ્વિર્ભાવ, વચ્ચે 'ઓ' મધ્યગ.] દરેક જન્મે. (૨) સદાકાળ

**જનમોતરી, જનમોત્રી** સ્ત્રી. [સં. जन्म-पत्रिका, અર્વા. તદ્ભવ 'જનમ' + પ્રા. उत्तरिआ] વ્યક્તિના જન્મથી લઈ અવસાન સુધીના ગ્રહોની અસર થતી બતાવનારું જોશીનું લખાણ, જન્મ-પત્રી, જન્મોત્રી

**જનયિતા** પું. [સં.] જન્મનું નિમિત્ત બનનાર – પિતા, જનક

**જનયિત્રી** સ્ત્રી. [સં.] જન્મ આપનારી માતા

**જનરલ** પું. [અં.] સેનાનાયક, સેનાપતિ. (૨) વિ. સર્વસામાન્ય

**જનરલ-મૅનેજર** વિ., પું. [અં.] કોઈ પણ તંત્રનો સર્વસામાન્ય મુખ્ય વહીવટદાર

**જન-રવ** પું. [સં.] લોકોની હિલચાલનો અવાજ. (૨) (લા.) લોક-વાયકા

**જન-રંજન** (-રઞ્જન) ન. [સં.] લોકોનાં મન ખુશ કરવાં એ

**જન-રંજની** (-રઞ્જની) વિ. [સં., પું.] જન-રંજન કરે તેવું

**જન-રીત** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'રીત.'], **જન-રૂઢિ** સ્ત્રી. [સં.] લોકરિવાજ, લોક-રૂઢિ, લોકાચાર

**જનરેટર** ન. [અં.] યાંત્રિક બળમાંથી વીજળી-બળ બનાવનારું યંત્ર

**જન-લોક** પું [સં.] જુઓ 'જન(૩).'

**જન-વલ્લભ** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'જન-પ્રિય.'

**જન-વાણી, જન-વાર્તા** સ્ત્રી. [સં.] લોક-વાયકા

**જન-વિશેષભાવ** પું. [સં.] અન્ય પ્રાણીઓ કરતાં માનવનો અધિકાર કયાંય વધુ છે એવી માન્યતા

**જન-વિહોણું** વિ. [સં. + જુઓ 'વિહોણું'] માણસ વિનાનું

**જન-વૃદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] વસ્તીનો વધારો

**જનવૃદ્ધિ-નિયમન** ન., **જનવૃદ્ધિ-નિરોધ** પું., [સં.] જુઓ 'જનન-નિરોધ.'

**જન-વૃંદ** (-વૃન્દ) ન. [સં.] લોકોનો સમૂહ, લોકોનું ટોળું

**જન-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] માનવ-શક્તિ, લોક-શક્તિ, લોક-બળ

**જન-શત્રુ** પું. [સં.] જુઓ 'જનતા-દ્વેષી.' (મો. પા.)

**જનશત્રુ-તા** સ્ત્રી. [સં.] જનશત્રુપણું, લોક-દ્વેષ

**જન(-ણ)-શાળી** જુઓ 'જનસાળી.'

**જન-શૂન્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'જન-વિહોણું.'

**જન-શ્રુતિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જન-વાણી.'

**જન-સભા** સ્ત્રી. [સં.] લોકોની સભા, આમ-સભા

**જન-સમવાય** પું. [સં.] લોકોનો સમૂહ, જનતા

**જન-સમસ્ત** પું., ન., બ. વ. [સં.] સમગ્ર લોકો, બધી જનતા

**જન-સમાજ** પું. [સં.] લોકો, પ્રજા

**જન-સમુદાય, જન-સમૂહ** પું. [સં.] જુઓ 'જન-સમવાય.'

**જન-સંખ્યા** (-સઙ્ખ્યા) સ્ત્રી. [સં.] લોકોની વસ્તીનો આંક

**જનસંઘ** (-સઙ્ઘ) પું. [સં.] જુઓ 'જન-સમવાય.' (૨) ભારતનો ભારતીય સંસ્કૃતિ અને સભ્યતાના સિદ્ધાંતનો સમર્થક અત્યારનો એક રાજકીય પક્ષ. (સંજ્ઞા.)

**જન-સંસદ** (-સંસદ) સ્ત્રી. [સં. °संसद्] લોકોની સભા, લોક-સંસદ, લોક-પરિષદ, લોક-સભા

**જન-સંસ્કૃતિ** (-સંસ્કૃતિ) સ્ત્રી. [સં.] માનવજાતના સંસ્કાર, લોક-સંસ્કૃતિ (આ. બા.)

**જન(-ણ)-સા(-શા)ળી** પું. જોડા સીવવાનો–ચામડાં સીવવાનો ધંધો કરનારી કોમનો પુરુષ, મોચી

**જનસામાન્ય-ભાવ** પું. [સં.] પૃથ્વી ઉપરનાં બધાં માનવ સમાન છે એ જાતની લાગણી

**જનસી** સ્ત્રી. [અર. જિન્સ્] જુઓ 'જણસ.' (૨) ઉત્પન્ન, પેદાશ, ખેતીનો પાક. (૩) વાવેતર

**જન-સુખદાયક** વિ. [સં.], **જન-સુખદાયી** વિ. [સં., પું.] લોકોને સુખ આપનારું

**જનસુખ-વાદ** પું. [સં.] લોકોને સુખ-શાંતિ રહેવી જોઇયે એ પ્રકારનો મત-સિદ્ધાંત (મ. ર.)

**જનસુખવાદી** વિ. [સં.પું.] જનસુખવાદમાં માનનારું (આ.બા.)

**જન-સુખાકારી** સ્ત્રી. [સં. जनसुखाकार + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] લોકોને શારીરિક માનસિક સુખ રહે એવી પરિસ્થિતિ, સાર્વજનિક આરોગ્ય

**જન-સૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] સમગ્ર માનવ-સમાજ

**જન-સ્થાન** ન. [સં.] મહારાષ્ટ્રમાં નાસિક જિલ્લામાં ગોદાવરીના કાંઠાનો રામાયણમાં કહેલો એક પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.)

**જન-સ્વભાવ** પું. [સં.] જનતાની પ્રકૃતિ, માનવ-સ્વભાવ, લોકોની ખાસિયત

**જન-હિત** ન. [સં.] લોકોનું ભલું, પ્રજાનું કુશળ

**જનહિત-કારક** વિ. [સં.], **જનહિત-કારી** વિ. [સં., પું.] લોકોનું ભલું કરનારું

**જનહિત-વાદ** પું. [સં.] લોકોનું ભલું થયા કરવું જોઇયે એવું વલણ ધરાવનો મત-સિદ્ધાંત (ન. ભો.) (વ. ઓ.)

**જનહિતવાદી** વિ. [સં., પું.] જનહિતવાદમાં માનનારું (ઉ. કે.)

**જનહિત-સાધક** વિ. [સં.] લોકોનું ભલું કરનારું

**જનહિતેચ્છુ, ૦ક** વિ. [સં. जन-हित + इच्छु, ०क], **જન-હિતૈષી** વિ. [સં., પું.] લોકોનું ભલું ઇચ્છનારું

**જના** સ્ત્રી. [અર. ઝિના] વ્યભિચાર, છિનાળું, જાર-કર્મ

**જનાક** જુઓ 'જનાખ.'

**જના-કારી** સ્ત્રી. [અર. 'ઝિના' + ફા. 'કારી'] જુઓ 'જના.'

**જનાખ(-ક)** સ્ત્રી. [ફા. જનાખ્] (લા.) દુઃખ વગેરે સહન કરતાં અનુભવાતો થાક. (૨) સત્ત્વ, બળ, શક્તિ, હીર

**જનાખું** ન. [ફા. 'જનાખ્ + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] જીવતર, જન્મારો, જીવન

**જનાખો** પું. [ફા. 'જનાખ્' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'જનાખ.'

**જના-ખોર** વિ. [અર. + ફા., પ્ર.] વ્યભિચારી, છિનાળવું

**જનાખોરી** સ્ત્રી. [+ ફા. 'ઈ' પ્ર.] જુઓ 'જના'-'જના-કારી.'

**જનાચાર** પું. [સં. जन + आ-चार] સમાજમાના પ્રચલિત રીત-રિવાજ, રૂઢિ, લોકાચાર

**જનાજો** પું. [અર. જનાઝહ્] મુડદું. શબ. (૨) શબવાહિની, ઠાઠડી (ખાસ કરી મુસ્લિમોની). (૩) (લા.) શબની પાછળ

જનારો માણસોનો સમૂહ

**જનાતંક** (જનાતઙ્ક) પું. [સં. जन + आतङ्क] લોકોમાં ચાલતો રોગચાળો. (૨) (લા.) લોકોની મૂંઝવણ

**જના(૦વા)દી** પું. હલકી કિંમતનો એક સિક્કો (આજે આ શબ્દ રૂઢ નથી.) [વસ્તીનો ભારે વધારો

**જનાધિક્ય** ન. [સં. जन + आधिक्य] લોકોનું અધિકપણું,

**જનાધિનાથ, જનાધિપ, જનાધીશ, જનાધીશ્વર, જનાધ્યક્ષ** પું. [સં. जन + अधिनाथ, अधिप, अधीश, अधीश्वर, अध्यक्ष] રાજા, રાષ્ટ્રપતિ

**જનાન-ખાનું** ન. [ફા. 'ઝનાન્‌ખાનહ્' તેમ 'જુઓ જનાનો' + 'ખાનું.'] સ્ત્રીઓને રહેવાનું અંદરનું મકાન, અંતઃપુર. (૨) રાણીવાસ

**જનાના-ઇસ્પિતાલ** સ્ત્રી. [જુઓ 'જનાનો' + 'ઇસ્પિતાલ.'] માત્ર સ્ત્રીઓની સારવાર થતી હોય તેવી તબીબી જગ્યા, સ્ત્રીઓનું મોટું દવાખાનું, 'જનાના-હોસ્પિટલ'

**જનાના-ગાડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જનાનો' + 'ગાડી.'] માત્ર સ્ત્રીઓને વાપરવાનું વાહન (રેલગાડીમાં ખાસ વ્યવસ્થા રહે છે.)

**જનાના-ઘાટ** પું. [જુઓ 'જનાનો' + 'ઘાટ.[૨]'] માત્ર સ્ત્રીઓને નાહવા માટેનો નદી કે તળાવનો બાંધેલો આરો

**જનાના-શાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [જુઓ 'જનાનો' + સં.] માત્ર ઓઝલ પડદામાં રહેનારી સ્ત્રીઓની નિશાળ

**જનાના-હૉસ્પિટલ** સ્ત્રી. [જુઓ 'જનાનો' + અં.] જુઓ 'જનાના-ઇસ્પિતાલ.' ['લેડીઝ હોસ્ટેલ'

**જનાના-હૉસ્ટેલ** સ્ત્રી. [જુઓ 'જનાનો' + અં.] સ્ત્રી-છાત્રાલય,

**જનાની** વિ. [ફા. 'ઝનાની' આ શબ્દ ફા. માં નથી વપરાતો.] જનાનાને લગતું, જનાનાનું, સ્ત્રી-વિષયક, સ્ત્રીઓના કામનું

**જનાનો** પું. [ફા. ઝનાનહ્]-મહાલમાં રહેનાર સ્ત્રી-સમુદાય. (૨) જુઓ 'જનાન-ખાનું.' [લોક-વાયકા, લોકાપવાદ

**જનાપવાદ** પું. [સં. जन + अप-वाद] લોકોમાં ચાલતી વાત,

**જનાબ** વિ., પું. [અર.] માનવંત, મહેરબાન, શ્રીમાન, શ્રીયુત (ખાસ કરી મુસ્લિમ ગૃહસ્થોને માટે રૂઢ)

**જનાબે-આલી** વિ.,પું. [અર.] ખૂબ માનવંત (જુઓ 'જનાબ.')

**જનાર્ણવ** પું. [સં. जन + अर्णव] માણસોરૂપી સાગર, માનવ-મહેરામણ, લોક-સાગર

**જનાર્તિ-હર, જનાર્તિ-હારક** વિ. [સં. जन + आर्तिहर, आर्तिहारक], **જનાર્તિહારી** વિ. [+સં. आर्तिहारी પું.] લોકોનાં દુઃખ દૂર કરનાર

**જનાર્દન** પું. [સં. जन + अर्दन અથવા जना (માયા) + अर्दन] (લોકોને ખળભળાવી મૂકનાર, લોક-ચળવળ કરનાર કે માયાનો નાશ કરનાર) શ્રીકૃષ્ણ. (૨) વિષ્ણુ [સાપ, નાગ, એરુ

**જનાવર** ન. [ફા. જાન્‌વર્] જુઓ 'જાનવર.' (૨) (લા.)

**જનાવર-ખાનું** ન [ફા. જાન્‌વર્‌ખાનહ્' તેમ જુઓ 'જનાવર' + 'ખાનું.'] પાંજરાપોળ. (૨) પ્રાણી-સંગ્રહાલય, 'ઝૂ'

**જનાવરી** વિ. [જુઓ 'જનાવર' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જનાવરમાંથી ઉત્પન્ન થયેલું, જનાવરોને લગતું. (૨) પાશવી

**જનાવાદી** જુઓ 'જનાદી.'

**જનાવાસ** પું. [સં. जन + आ-वास] લોકો તરફનો આશરો, લોકો તરફથી મળતી રહેવાની સગવડ. (૨) લોકોના આશ્રયરૂપ માણસ

**જનાશ્રય** પું. [સં. जन + आ-श्रय] માણસોને રહેવાનું સ્થળ

**જનાળું** વિ. [સં. जन + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] માણસોમાં રહેવાનું પસંદ કરનારું, માણસીલું. (૨) આબરૂદાર, પ્રતિષ્ઠિત

**જનાંતિક** (જનાન્તિક) ન. [સં. जन + अन्तिक] ખાનગી વાતચીત, કાનમાં વાતચીત. (નાટ્ય.) (૨) ક્રિ.વિ. ખાનગીમાં, એકાંતમાં. (નાટ્ય.)

**જનિત** વિ. [સં.] જન્મેલું, જાત, ઉત્પન્ન થયેલું

**જનિતા** પું. [સં.] પિતા, બાપ (જુઓ 'જનયિતા.')

**જનિત્ર** ન. [સં.] જન્મ-સ્થાન, જન્મ-ભૂમિ

**જનિત્રી** સ્ત્રી. [સં.] જનની, જન્મદાત્રી, માતા (જુઓ 'જનયિત્રી.')

**જનિષ્યમાણ** વિ. [સં.] ભવિષ્યમાં ઉત્પન્ન થનારું

**જનૂન** જુઓ 'ઝનૂન.'

**જનેતા** સ્ત્રી. [સં. जनयित्री કે जनित्री દ્વારા जनयिता કે जनिता (પું.)ના સાદૃશ્યે] જનની, જન્મદાત્રી માતા

**જનેવું** ન. એક જાતનું સુગંધી ઘાસ

**જનેશ, -શ્વર** પું. [સં. जन + ईश,-श्वर] જુઓ 'જન-પતિ.'

**જનોઇયાત** વિ. [જુઓ 'જનોઈ' દ્વારા.] જેને જનોઈ નો સંસ્કાર કરવાનો છે તેવું. (૨) જનોઈ ધારણ કરેલું છે તેવું

**જનોઈ** ન., સ્ત્રી. [સં. यज्ञोपवीत > પ્રા. जन्नोउइअ ન.] હિંદુ સભ્યતામાં બ્રાહ્મણ ક્ષત્રિય અને વૈશ્યને વૈદિક વગેરે ધર્મ-કાર્યોમાં જરૂરી લેખાતા ઉપવસ્ત્રરૂપ દોરાની ત્રેવડી દોરીનો ત્રેવડો વીંટો, ઉપવીત.[૦ આપવી, ૦ દેવી (રૂ. પ્ર.) દ્વિજના બાળકને વિધિપૂર્વક જનોઈ પહેરવાનો સંસ્કાર કરવો]

**જનોઈ-ધારી** વિ. [જુઓ 'જનોઈ' + સં. धारी પું.] **જનોઈ-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [જુઓ 'જનોઈ' + ફા. 'બન્દ્.'] જનોઈવાળું

**જનોઈ-વઢ(-ઢું)** વિ. [જુઓ 'જનોઈ' 'વાઢવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.], **જનોઈ-વાઢ** વિ. [જુઓ 'જનોઈ' + 'વાઢ.'] ડાબે ખભેથી જમણે પડખે કેડ સુધી ત્રાંસો ઘા લાગ્યો હોય તેવું (હથિયારથી એવી રીતે કાપી નાખવું એમ)

**જનોપયુક્ત** વિ. [સં. जन + उप-युक्त], **જનોપયોગી** વિ. [સં. जन + उपयोगी પું.] મનુષ્યોને કામ લાગે તેવું, લોકોપયોગી [લોક-સમુદાય

**જનૌઘ** પું. [સં. जन + ओघ] માણસોનો ભારે સમૂહ, મોટો

**જન્નત** ન. [અર.] સ્વર્ગ, જિન્નત

**જન્નત-નશીન** વિ. [અર.] સ્વર્ગમાં જઈ રહેલું, સ્વર્ગસ્થ (મુસ્લિમોમાં-મરણ પામેલા માટે આદરથી કહેવાની રીત)

**જન્મ** પું. [સં. जन्मन् > जन्म ન.] ઉત્પત્તિ, પેદા થવું એ, સંભવ, ઉદ્‌ભવ. (૨) જન્મારો, ભવ, જિંદગી

**જન્મ-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] જન્મ થવાનો સમય, જન્મ-સમય

**જન્મ-કાલિક, જન્મ-કાલીન** વિ. [સં.] જન્મના સમયનું

**જન્મ-કાળ** જુઓ 'જન્મ-કાલ.'

**જન્મ-કુંડલી(-ળી)** (-કુણ્ડલી,-ળી) સ્ત્રી. [સં.] બાળકના જન્મ-સમયના ગ્રહોની આકાશીય સ્થિતિ પ્રમાણે ફલાદેશ જાણવા બનાવવામાં આવતું બાર ખાનાનું કૂંડાળું કે ચોકઠું, ટપકો. (જ્યો.)

**જન્મ-કેદ** (-કૅદ) સ્ત્રી. [જુઓ 'જન્મ' + 'કેદ.'] જીવે ત્યાં-સુધીની મોતની સજા, જનમ-કેદ

**જન્મકેદી** (-કૅદી) વિ., પું. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જન્મ-કેદની સજા ભોગવનાર, જનમકેદી

**જન્મ-ક્ષય** પું. [સં.] મોક્ષ, મુક્તિ, નિર્વાણ, અપુનરાવૃત્તિ (અવસાન બાદ જીવને જન્મ ન લેવાપણું)

**જન્મ-ખોડ** (-ડય) સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'ખોડ.'] જન્મ થયો હોય ત્યારથી શરીરના કોઈ પણ અંગની ખામી

**જન્મ-ગત** વિ. [સં.] જન્મ થયો ત્યારથી જ ચાલુ, સ્વાભાવિક, જન્મ-દત્ત

**જન્મ-ગાંઠ** (-ઠય) સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'ગાંઠ.'] જન્મ થયાનો તે તે વર્ષનો ફરી આવતો દિવસ, વર્ષ-ગાંઠ, જનમ-ગાંઠ

**જન્મ-ગ્રહણ** ન. [સં.] જન્મવું એ, ઉદ્ભવ, ઉત્પત્તિ, સંભવ

**જન્મ-ઘૂંટી** સ્ત્રી. [સં. + 'ઘૂંટવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] નાનાં બાળકોને ઘસીને પ્રવાહી આપવા માટેની સોગઠી, જનમ-ઘૂંટી

**જન્મ-ચરિત, -ત્ર** ન. [સં.] જીવન-ચરિત, જિંદગીનો હેવાલ

**જન્મ-ચં(-ચાં)ડાલ(-ળ)** (-ચ(-ચા)ણ્ડાલ,-ળ) પું. [સં.] ચાંડાલને ત્યાં જન્મ લીધો હોય તેવો પુરુષ

**જન્મ-ચિહ્ન** ન. [સં.] જન્મ થયો ત્યારથી શરીરના કોઈ ભાગ ઉપર દેખાતું નિશાન (તલ લાખું મસ વગેરે)

**જન્મ-જયંતી** (-જયન્તી) વિ., સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જન્મ-દિન'-'જન્મ-મહોત્સવ.'

**જન્મ-ટીપ** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'ટીપ.'] જન્મ-કેદની સજા, જીવનના છેલ્લા શ્વાસ સુધીની કેદ, જનમ-ટીપ, 'લાઇફ઼-ઇમ્પ્રિઝનમેન્ટ'

**જન્મતઃ** ક્રિ. વિ. [સં.] જન્મથી શરૂ કરીને, આજન્મ

**જન્મ-તિથિ** સ્ત્રી. [સં., પું., સ્ત્રી.] હિંદુ મહિનાઓ પ્રમાણે જન્મ થયાની દરેક વર્ષે આવતી મિતિ, હિંદુ મહિના પ્રમાણેની વર્ષગાંઠ

**જન્મ-દત્ત** વિ. [સં.] જન્મ થયો ત્યારથી મળેલું, જન્મ-ગત, સ્વાભાવિક

**જન્મ-દર** પું. [+ જુઓ 'દર²' (પ્રમાણ).] જુઓ 'જન્મ-પ્રમાણ.'

**જન્મ-દાતા** વિ. [સં., પું.] જન્મ દેનાર (પિતા કે માતા)

**જન્મ-દાત્રી** વિ., સ્ત્રી. [સં.] જન્મ દેનાર માતા, જનની, જનેતા

**જન્મ-દિન** પું. [સં., ન.], **જન્મ-દિવસ** પું. [સં.] જુઓ 'જન્મ-ગાંઠ.'

**જન્મ-દેશ** પું. [સં.] માણસનો જ્યાં જન્મ થયો હોય તે દેશ, જન્મ-ભૂમિ, 'બર્થ-પ્લેઇસ.' (૨) સ્વદેશ, વતન, 'મધર-લૅન્ડ'

**જન્મ-ધર્મ** પું. [સં.] જન્મથી સાથે આવેલો સંપ્રદાય. (૨) જન્મથી સાથે આવેલી ફરજ

**જન્મ-ધારી** વિ. [સં., પું.] જેણે જન્મ ધારણ કર્યો છે તેવું

**જન્મ-નક્ષત્ર** ન. [સં.] અમુક નક્ષત્રમાં ચંદ્ર આકાશમાં હોય તે વખતે જન્મ થયો હોય તેવું નક્ષત્ર. (જ્યો.)

**જન્મ-નામ** ન. [સં.] જન્મ સમયની રાશિ કે નક્ષત્ર પ્રમાણે નક્કી કરવામાં આવેલા અક્ષર પ્રમાણે જેનો પહેલો અક્ષર હોય તેવું નામ

**જન્મ-નિરોધ** પું. [સં.] ગર્ભ-નિરોધ, સંતતિ-નિયમન

**જન્મ-નિર્મિત** વિ. [સં.] જન્મથી જ બની ચૂકેલું, જન્મ-સિદ્ધ, જન્મ-દત્ત

**જન્મ-નિષ્પત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] બાળકોના જન્મનો દર, જન્મ-પ્રમાણ, જન્મોની સરેરાશ, 'બર્થ-રેઇટ'

**જન્મ-નું** વિ. [સં. + ગુ. 'નું' છ. વિ. નો અનુગ] જુઓ 'જન્મ-ગત'-'જન્મતઃ.'

**જન્મ-પત્રિકા, જન્મ-પત્રી** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જનમોતરી.'

**જન્મ-પર્યંત** (-પર્યન્ત) ક્રિ. વિ. [સં.] જીવનના છેલ્લા શ્વાસ સુધી

**જન્મ-પ્રભૃતિ** ક્રિ. વિ. [સં.] જન્મ થયો ત્યારથી લઈને, જન્મતઃ

**જન્મ-પ્રમાણ** ન. [સં.] જુઓ 'જન્મ-નિષ્પત્તિ,' 'બર્થ-રેઇટ'

**જન્મ-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] સ્વભાવમાં રહેલું બુદ્ધિતત્વ, સ્વાભાવિક સમઝ

**જન્મ-ભ(-ભો)ર** (-ર્ય) ક્રિ. વિ. [સં. + 'ભરવું' દ્વારા.] આખી જિંદગી સુધી

**જન્મ-ભવન** ન. [સં.] જન્મકુંડળીમાંનું જે ગ્રહમાં જન્મ થયો હોય તે બતાવતું ખાનું. (જ્યો.)

**જન્મ-ભાષા** સ્ત્રી. [સં.] માતૃભાષા (જન્મથી માતા-પિતાની મળેલી ભાષા), સ્વભાષા, 'મધર-ટંગ'

**જન્મ-ભૂમિ** સ્ત્રી. [સં.] જ્યાં જન્મ થયો હોય તે ભૂ-ભાગ, જન્મસ્થાન, જન્મદેશ. (૨) માતૃભૂમિ, વતન, સ્વદેશ

**જન્મ-મરણ** ન., બ. વ. [સં.] જન્મવું અને મરવું એ

**જન્મ-મહોત્સવ** પું. [સં.] જન્મદિનની ઉજવણી

**જન્મ-માસ** પું. [સં.] જે દરમ્યાન બાળકનો જન્મ થયો હોય તે મહિનો

**જન્મ-યોગ** પું. [સં.] જન્મ-સમયની આકાશીય નક્ષત્રો રાશિ ગ્રહો વગેરેની પરિસ્થિતિ. (જ્યો.)

**જન્મ-રાશિ** સ્ત્રી. [સં., પું.] જન્મ-સમયે આકાશમાં જે રાશિમાં ચંદ્ર હોય તે રાશિ. (જ્યો.)

**જન્મ-રોગ** પું [સં.] જન્મવાની સાથોસાથ લાગુ પડેલો વ્યાધિ, જન્મ-વ્યાધિ

**જન્મરોગી** વિ. [સં., પું.] જન્મ થયો ત્યારથી જ રોગવાળું

**જન્મ-લગ્ન** ન. [સં.] જુઓ 'જન્મ-કાલ.' (૨) જન્મ-સમયની આકાશીય ગ્રહો નક્ષત્રો રાશિઓ વગેરેની પરિસ્થિતિનું કેંદ્રબિંદુ, જન્મ-નક્ષત્ર. (જ્યો.)

**જન્મ-વાર** પું. [સં.] સાત વારોમાંથી બાળકનો જન્મ થયો હોય તે વાર. (જ્યો.)

**જન્મવું** અ. ક્રિ. [સં. जन्मन्, -ના. ધા.] જન્મ લેવો, ઉદ્ભવવું, ઉત્પન્ન થવું. **જન્માવું** ભાવે., ક્રિ. **જન્માવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**જન્મ-વેર** ન. [સં. + જુઓ 'વેર.²'], **જન્મ-વૈર** ન. [સં.] સ્વાભાવિક વેર, સાહજિક શત્રુતા

**જન્મ-વેરી** વિ. [સં. + જુઓ 'વેરી.'], **જન્મ-વૈરી** વિ. [સં., પું.], **જન્મ-શત્રુ** પું. [સં.] કુદરતી શત્રુ, સહજ શત્રુ

**જન્મ-સમય** પું. [સં.] જુઓ 'જન્મ-કાલ.'

**જન્મ-સંખ્યા** (-સઙ્ખ્યા) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જન્મ-નિષ્પત્તિ'-'જન્મ-પ્રમાણ.'

**જન્મ-સંસિદ્ધ** (-સંસિદ્ધ) વિ. [સં.] જન્મથી જ સિદ્ધ થયેલું, જન્મથી જ મળેલું, જન્મ-ગત, જન્મ-દત્ત

**જન્મ-સંસ્કાર** (-સંસ્કાર) પું. [સં.] જન્મ-સમયે હિંદુઓમાં કરવામાં આવતો એક સંસ્કાર-વિધિ. (૨) જન્મથી જ

મળેલું સાંસ્કારિક વલણ
**જન્મ-સાફલ્ય, જન્મ-સાર્થક્ય** ન. [સં.] આ પૃથ્વી ઉપર જન્મ લીધા પછી સારાં કામ કરવાથી મળેલી જીવનની સાર્થકતા, જીવન જીવ્યાની સફળતા
**જન્મ-સિદ્ધ** વિ. [સં.] જુઓ 'જન્મ-સંસિદ્ધ.'
**જન્મ-સૂતક** ન. [સં.] જુઓ 'જનનાશૌચ.'
**જન્મ-સ્થાન** ન. [સં.] જન્મ-ભૂમિ, 'બર્થ-પ્લેઇસ.' (૨) જુઓ 'જન્મ-ભવન.' (જ્યો.) [વલણ
**જન્મ-સ્વભાવ** પું. [સં.] જાતિ-સ્વભાવ, મનનું સ્વાભાવિક
**જન્મ-હક(-ક્ક)** પું. [સં. + જુઓ 'હક(-ક્ક).'] માણસ તરીકે પૃથ્વી ઉપર તેમજ પોતાના દેશમાં જન્મ લેવાથી મળતા અધિકાર
**જન્મ-હેતુ** પું. [સં.] અમુક ચોક્કસ વર્ણમાં જન્મવાથી માણસને જીવનમાં સિદ્ધ કરવાનો ઉદ્દેશ, બીજાં પ્રાણીઓ કરતાં માણસ તરીકે જન્મ લેવાથી ઊભી થતી ફરજ
**જન્માક્ષર** પું., બ. વ. [સં. जन्मन् + अक्षर ન.] જન્મ સમયનાં પંચાંગમાંનાં ઘડી-પળ કે કલાક-મિનિટથી લઈ નક્ષત્રો રાશિઓ ગ્રહો વગેરેનો ખ્યાલ આપતો હેવાલ, ટપકો. (જ્યો.) [હક(-ક્ક.)'
**જન્માધિકાર** પું. [સં. जन्मन् + अधि-कार] જુઓ 'જન્મ-
**જન્માધિપ** પું. [સં. जन्मन् + अधिप] જન્મ-રાશિનો સ્વામી (તે તે ગ્રહ), જન્મ-લગ્નનો સ્વામી (તે તે ગ્રહ). (જ્યો.)
**જન્મારો** પું. [સં. जन्मन् દ્વારા] સમગ્ર જિંદગીનો સમય, ભવ, ઇવતર, જીવન-કાલ
**જન્માવવું, જન્માવું** જુઓ 'જન્મવું'માં.
**જન્માષ્ટમી** સ્ત્રી. [સં. जन्मन् + अष्टमी] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે શ્રાવણ વદિ આઠમની શ્રીકૃષ્ણના જન્મની તિથિ, ગોકુળ-આઠમ, કૃષ્ણ-જયંતી. (સંજ્ઞા.) ['જન્મ-પર્યંત.'
**જન્માંત** (જન્માન્ત) ક્રિ. વિ [સં. जन्मन् + अन्त] જુઓ
**જન્માંત-કારાવાસ** (જન્માન્ત-) પું. [સં.] જન્મ-કેદ, જન્મ-ટીપ, 'લાઇફ-ઇમ્પ્રિઝનમેન્ટ' [પછીનો જન્મ, અન્ય જન્મ
**જન્માંતર** (-જન્માન્તર) ન. [સં. जन्मन् + अन्तर] પૂર્વનો કે
**જન્માંતર-વાદ** (જન્માન્તર-) પું. [સં.] પુનર્જન્મ થાય છે એ પ્રકારની માન્યતાવાળો મત-સિદ્ધાંત, પુનર્જન્મ-વાદ
**જન્માંતરવાદી** (જન્માન્તર-) વિ. [સં., પું.] જન્માંતરવાદમાં માનનારું, પુનર્જન્મવાદી [જન્મને લગતું
**જન્માંતરીય** (જન્માન્તરીય) વિ. [સં.] પૂર્વના કે પછીના
**જન્માંધ** (જન્માન્ધ) વિ. [સં. जन्मन् + अन्ध] જન્મ થયો હોય ત્યારથી આંખે જોઈ ન શકનારું, જન્મથી આંધળું
**જન્મો-જન્મ** ક્રિ. વિ. [સં. જન્મનો દ્વિર્ભાવ., વચ્ચે 'ઓ' મધ્યગ] પ્રત્યેક જન્મમાં, દરેકે દરેક જન્મમાં
**જન્મોતરી, જન્મોત્રી** સ્ત્રી. [સં. जन्म + સં. पत्रिका > પ્રા. °उत्तरिआ] જુઓ 'જનમોતરી.'
**જન્મોત્સવ** પું. [સં. जन्मन् + उत्सव] જુઓ 'જન્મ-મહોત્સવ,'-'જન્મ-જયંતી.'
**જન્ય** વિ. [સં.] જન્મ પામવાને પાત્ર. (૨) જન્મ પામેલું
**જન્ય-જનક-ભાવ** પું. [સં.] ઉત્પન્ન થયેલ કે થનાર અને ઉત્પન્ન કરનારનો પરસ્પરનો સંબંધ

**જપ** પું. [સં.] ઇષ્ટ દેવનાં નામ મંત્ર વગેરેનું આવર્તન (મૌખિક યા માળાથી). (૨) કોઈ પણ વસ્તુ કે વ્યક્તિ વિશેનું વારંવારનું સંસ્મરણ. [૦ કરવો, ૦ કરવા (રૂ. પ્ર.) આતુરતાથી રાહ જોયા કરવી. ૦ કરાવવા (રૂ. પ્ર.) બ્રાહ્મણ પાસે મંત્ર-જપનું અનુષ્ઠાન કરાવવું. (૨) આતુરતાથી રાહ જોવડાવ્યા કરવી]
**જપ-જાપ** પું. [સં., સમાનાર્થી શબ્દોની દ્વિરુક્તિ] જુઓ 'જપ.'
**જપત** જુઓ 'જપ્ત.' [(૨) સંધ્યા-પૂજા, પૂજા-પાઠ
**જપ-તપ** ન., બ. વ. [સં. जप + तपस्] જપ અને તપ.
**જપતી** જુઓ 'જપ્તી.'
**જપનીય** વિ. [સં.] જપ કરવા જેવું [કરવામાં લીન
**જપ-પરાયણ** વિ. [સં.] હમેશાં જપ કર્યાં કરતું, જપ
**જપ-માલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.], -ળા સ્ત્રી. [+સં. माला] જપ કરવાની (મોટે ભાગે ૧૦૮ પારાની) માળા
**જપ-યજ્ઞ** પું. [સં.] જપ કરવા-રૂપી યજ્ઞ, જપ-ક્રિયા
**જપવું** સ. ક્રિ. [સં. जप् તત્સમ] જપ કરવો, (માળાના સાધનથી કે એમ ને એમ મંત્રાદિથી ઇષ્ટનું) સતત સ્મરણ કરવું. (૨) ઝંખવું. (૩) રટવું. **જપાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **જપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [હોય તેવી જગ્યા
**જપ-સ્થાન** ન. [સં.] જ્યાં બેસીને જપ કરવામાં આવતો
**જપ-હોમ** પું. [સં.] મંત્રનો જપ કરતાં કરતાં પ્રત્યેક મંત્રે આપવામાં આવતી આહુતિ
**જપા-કુસુમ, જપા-પુષ્પ** ન. [સં.] જાસૂદનું ફૂલ
**જપાવવું, જપાવું** જુઓ 'જપવું'માં.
**જપિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] જપ કરનારી સ્ત્રી
**જપિયો** વિ., પું. [જુઓ 'જપવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.], **જપી** વિ. [સં., પું.] જપ કરનારો બ્રાહ્મણ, જાપી
**જપ્ત** ક્રિ. વિ [અર. 'જબ્ત્'—બંદોબસ્ત, સંભાળ] સરકારી રાહે વસ્તુઓ મિલકત વગેરે કબજે લેવાય એમ
**જપ્તવ્ય** વિ. [સં.] જુઓ 'જપ્ય'-'જપનીય.'
**જપ્તી** સ્ત્રી. [અર. 'જબ્તી'] જપ્ત કરવાની ક્રિયા, જપ્ત થવાની સ્થિતિ, 'એટેચમેન્ટ,' 'કોન્ફિસ્કેશન,' 'ડિસ્ટ્રેઇન્ટ,' 'ડિસ્ટ્રેસ' [સરકારી માણસ
**જપ્તી-કારકુન** પું. [+ જુઓ 'કારકૂન.'] જપ્તી લેવા આવનાર
**જપ્તી-ટકા** પું., બ. વ. [+ જુઓ 'ટકો.[૨]'] જપ્તી કરવાના કામ બદલ લેવામાં આવતી સરકારી લેતરી
**જપ્તી-દાર** પું. [+ ફા. પ્રત્યય] જપ્તી લઈ આવનાર અમલદાર, જપ્તી-કારકુન
**જપ્ય** વિ. [સં.] જેનો જપ કરવાનો છે તે (ઇષ્ટ)
**જફ્ત-રફ્ત** સ્ત્રી. બંદોબસ્ત, વ્યવસ્થા
**જફા** સ્ત્રી. [ફા.] જબરદસ્તી, જુલમ. (૨) (લા.) પીડા, તકલીફ. (૩) હાનિ
**જફા-કફા** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'કફા.'] કષ્ટ, મુશ્કેલી, આફત
**જબ(-બ્બ)ર** વિ. [અર. જબ્ર્] મોટું, વિશાળ. (૨) જોરાવર, તાકાતવાળું. (૩) વજનદાર, ભારે
**જબરક-દીવડો** પું. જુઓ 'જમરખ-દીવડો.'
**જબર-દ(-જ)સ્ત** વિ. [ફા. જબ્ર્-દસ્ત્] જુઓ 'જબર.'
**જબરદ(-જ)સ્તી** સ્ત્રી. [ફા. જબ્ર્-દસ્તી], **જબરાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ

'જબર' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] જબરાઈ, સખતાઈ, જુલમ, અત્યાચાર

**જબરું** વિ. [જુઓ 'જબર' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] જુઓ 'જબર.'

**જબલી** સ્ત્રી. અગરની એક જાતનું લાકડું, બેરી

**જબલો** પું. કોડીનાર પાસે દરિયામાં થતી માછલીની એક જાત

**જબાદ** ન. બિલાડી જેવું એક હિંસક પ્રાણી, જંગલી બિલાડો. (૨) જબાદના શિશ્ન પાસેથી થેલીમાં નીકળતો કસ્તૂરી પ્રકારનો પદાર્થ. (૩) સ્ત્રી. (લા.) સૌરાષ્ટ્રની ઘોડીની એક જાત

**જબાદિયું** ન. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'જબાદ(૧).'

**જબાદી** ન. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'જબાદ(૧)(૨).'

**જબાન** સ્ત્રી. [ફા. જબાન્] જીભ. (૨) ભાષા, બોલી. [**૦ખૂલવી, ૦ ખોલવી** (રૂ. પ્ર.) બોલવું. **૦ ચલાવવી** (રૂ. પ્ર.) અનુચિત શબ્દો બોલવા. **૦ બંધ કરવી** (-બન્ધ-), **૦ રોકવી** (રૂ. પ્ર.) વિવાદમાં બોલતું બંધ કરવું, હરાવવું. **૦ સમાલવી, ૦ સંભાળવી** (-સમ્ભાળવી) (રૂ.પ્ર.) વિચારીને બોલવું]

**જ(-જુ)બાની** સ્ત્રી. [ફા.] જુઓ 'જુબાની.'

**જબાલ** સ્ત્રી. સૌરાષ્ટ્રની ઘોડીની એક જાત, જબાદ

**જબાં** જુઓ 'જબાન.'

**જબી** સ્ત્રી. ઢોરને મોઢે બાંધવાનું જાળીવાળું ગૂંથણ

**જબીરુ** ન. એક જાતનું ધોળું મોટું પક્ષી

**જબીલો** પું. વણાટકામમાં ઉપયોગી એક ધાંસલો, સાકડુ

**જબુત્રો, જબૂતરો** પું. કંઠા-તાગડ અને કંઠા-સાપણની ઉપર જડવામાં આવતું ઢાંકણાનું પાટિયું. (વહાણ.)

**જબ્બર** જુઓ 'જબર.'

**જભીલો** પું. થોર ફેરવવા માટે વાપરવામાં આવતો ખીલો

**જમ** પું. [સં. યમ, અર્વા. તદ્ભવ.] મૃત્યુનો દેવ, યમરાજ. [**૦ જેવું** (રૂ. પ્ર.) અતિ ભયાનક. **૦નું તેડું** (રૂ. પ્ર.) મોત, **૦નો દૂત** (રૂ. પ્ર.) ભયાનક માણસ, ખૂની]

**જમ-કિંકર** (-કિઙ્કર) જુઓ 'યમ-કિંકર.'

**જમકુ** ન. લોખંડ સીધું કરવાનું એક ઓજાર

**જમઘંટ** (-ઘણ્ટ) જુઓ 'યમ-ઘંટ.'

**જમા-જમા** સ્ત્રી. સિતારના સ્વરોને આગળ પાછળ ઝટકો મારી ઊભો કરવામાં આવતો મિશ્ર સ્વર. (સંગીત.)

**જમ-જોહર** ન. [હિં. જમ-જોહરા] એ નામનું એક પક્ષી

**જમડો** પું. [જુઓ 'જમ' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (તિરસ્કારથી) યમરાજ

**જમણ** ન. [જુઓ 'જમવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] જમવાની –ભોજન કરવાની ક્રિયા. (૨) જમણવાર, નાતવરો. (૩) જમવાનો પદાર્થ કે ભોજનની વિવિધ વાનગીઓ

**જમણ-જૂઠણ** ન. [જુઓ 'જમણ' + 'જૂઠણ.'] ભોજન-સમારંભ

**જમણ-વરો** પું. [જુઓ 'જમણ'+ 'વરો.'], **જમણ-વાર** સ્ત્રી., પું. [જુઓ 'જમણ' + 'વરો'નો વિકાસ.] સ્નેહી સંબંધીઓને કે નાતને આપવામાં આવતું ભોજન, નાત વરો

**જમણી** સ્ત્રી. બારીક પ્રકારનું વસ્ત્ર (દેવ-દેવલાંને ચડાવવાનું)

**જમણું** વિ. [જુઓ 'જમણ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.) (જે હાથથી ભોજન કરવામાં આવે છે તે હાથ બાજુનું–સૂર્યની સામે પૂર્વ દિશા તરફ મોં રાખી ઊભા રહેવા પરથી) દક્ષિણ બાજુનું. [**-ણી બાંય** (-બાંય) (રૂ. પ્ર.) ભાઈ. **૦ અંગ** (-અઙ્ગ) (રૂ. પ્ર.) વહાલામાં વહાલું. **-ણો હાથ** (રૂ. પ્ર.) કામકાજમાં ખૂબ સહાયક માણસ]

**જમણેરવું, જમણેરિયું, જમણેરી** વિ. [જુઓ 'જમણું' દ્વારા 'જમણેરી' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર. અને ગુ. 'ઉં' +'વું' ત.પ્ર.] જમણે હાથે કામ કરનારું (ડાબેરીથી ઊલટું)

**જમ-તગડું** વિ. [જુઓ 'જમ' + 'તગડવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] (લા.) (જમને પણ તગડી મૂકે તેવું) ચબરાક, ચાલાક. (૨) લુચ્ચું

**જમતી** સ્ત્રી. અંધારી રાત

**જમદગ્નિ** પું. [સં.] ભૃગુવંશના પરશુરામના પિતા. (સંજ્ઞા.)

**જમ-દંડ** (-દણ્ડ) પું. [જુઓ 'જમ' + સં.] જુઓ 'યમ-દંડ.'

**જમ-દાઢ** સ્ત્રી. [જુઓ 'જમ' + 'દાઢ.'] (લા.) એક પ્રકારનું તીક્ષ્ણ શસ્ત્ર. (૨) પું. પંચાંગમાંનો એક ખરાબ યોગ (બીજે અનુરાધા, ત્રીજે ત્રણ 'ઉત્તરા'–માંની એક, પાંચમે મઘા, અને સાતમે હસ્ત કે મૂલ નક્ષત્રો હોય તેવી તે તે તિથિ અશુભ)

**જમદિયા** સ્ત્રી. [જુઓ 'જમ' દ્વારા.] આશ્વિન વદિ તેરસને દિવસે યમના માનમાં સળગાવવામાં આવતો દીવો

**જમ-દુત્યા** સ્ત્રી. [જુઓ 'જમ' + સં. દ્વિતીયા નું ગુ. ઉચ્ચારણ-લાઘવ] કાર્તિક સુદિ બીજ, યમ-દ્વિતીયા, ભાઈ-બીજ. (સંજ્ઞા.)

**જમ-દૂત** પું. [જુઓ 'જમ' + સં] જુઓ 'યમ-દૂત.'

**જમ-દ્વાર** ન. [જુઓ 'જમ' + સં.] જુઓ 'યમ-દ્વાર.'

**જમધડ, -ર** ન. [જુઓ 'જમ' દ્વારા.] કટારને મળતું આવતું એક પ્રકારનું ખંજર

**જમના** સ્ત્રી. [સં. યમુના, અર્વા. તદ્ભવ] જુઓ 'યમુના.'

**જમના-જલ(-ળ)** ન. [+ સં.] જુઓ 'યમુના-જલ.'

**જમની** ન. [અર. 'યમન્' > 'જમન' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] યમન-અરીક દેશમાંના વહાણની એક જાત. [**૦ બાઈ** (રૂ. પ્ર.) વીજળી]

**જમનીસ** પું. વસૂલાતી અમલદાર

**જમનોતરી, જમનોત્રી** ન. [જુઓ 'જમના' દ્વારા]. હિમાલયનું એક શિખર (કે જેમાંથી યમુના નદી નીકળી આવી છે.) (સંજ્ઞા.)

**જમ-પુર** ન. [જુઓ 'જમ' + સં.] જુઓ 'યમપુર, -રી.'

**જમપુરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જમ' + સં.] જુઓ 'યમ-પુર.' (૨) જમલોકના દેખાવવાળો એક નાટ્યપ્રકાર (દક્ષિણીઓનો) (ન. મા.)

**જમરખ-દીવરો** પું. હિંદુ લગ્નવિધિમાં વપરાતો દીવો, જબરક-[દીવડો, રામણ-દીવો

**જમરૂખ** ન. [હિં., મરા. જમરૂદ] એક જાતનો લીલો મેવો (ફળ), જામફળ, પેર

**જમરૂખડી, જમરૂખી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જમરૂખ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર. + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર] જમરૂખનું ઝાડવું, જામફળી

**જમલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક માછલીની જાત

**જમલું** વિ. [સં. યમલ, અર્વા. તદ્ભવ 'જમલ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) સાથે રહેલું, સંગાથવાળું. (પદ્યમાં.)

**જમલે** ક્રિ. વિ. [+ ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] એકંદર, કુલ, બધું મળીને

**જમ-લોક** પું. [જુઓ 'જમ' + સં.] જુઓ 'યમ-લોક.'
**જમવું** સ. ક્રિ. [સં. जम् તત્સમ] ભોજન કરવું, ખોરાક લેવો, ખાવું (આ ધાતુનો ભૂ. કૃ. માં કર્તરિ પ્રયોગ : 'હું રોટલી જમ્યો'). [૦ જૂઠવું (રૂ. પ્ર.) ખાવું પીવું. **જમી જવું** (રૂ. પ્ર.) ઓળવી લેવું] **જમાવું**[1] કર્મણિ., ક્રિ. **જમાડવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**જમશેદજી** સ્ત્રી. [નવસારીના કોઈ પારસી ગૃહસ્થના નામ ઉપરથી] નવસારી બાજુ થતી એ નામની કેરીની એક જાત
**જમશેદી** વિ. [અવે. જમશીદ્ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઈરાનના એક મશહૂર રાજાને લગતું, એના નામના સંબંધવાળું.[૦ **નવરોજ** (રૂ. પ્ર.) ૨૧મી માર્ચે આસપાસનો એક પારસી તહેવાર]
**જમસી** પું. એક જાતનો આસમાની ખનીજ પદાર્થ (દવામાં કામ લાગતો) ['જૌહર.'
**જમ-હર** ન. [સં. यम-गृह > પ્રા. जम-घर પ્રા. > जम हर] જુઓ
**જમા(-મે)** વિ. [અર. જમ્અ] એકઠું થયેલું. (૨) ચોપડામાં (ડાબી બાજુ) જમા ખાતે લખાયેલું, આવક થયેલું.[૦ **આપવું** (રૂ. પ્ર.) લેણું આપવું. ૦ **કરવું** (રૂ. પ્ર.) જમા પડખે નોંધ કરવી. ૦ **થવું** (રૂ. પ્ર.) જમા પડખે નોંધાવું. ૦ **માંડવું**, ૦ **લેવું** (રૂ. પ્ર.) જમા પડખે નોંધવું]
**જમાઈ** પું. [સં. जामातृक- > પ્રા. जामाइअ-] દીકરીનો પતિ
**જમા(-મે)-ઉધાર** ન. [+ જુઓ 'ઉધાર.'] આવેલી અને અપાયેલી રકમનો માંડવામાં આવતો હિસાબ, આય-વ્યયની નોંધ
**જમા-કારકુન** પું. [+ જુઓ 'કારકુન.'] અનામત રકમ લઈ એનો જમાખર્ચ નાખનાર ક્લાર્ક, 'ડિપોઝિટ ક્લાર્ક'
**જમા-ખબર** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ખબર.'] જમા કર્યાની વિગત, 'ક્રેડિટ'
**જમા-ખરચ, જમા-ખર્ચ** પું., ન. [+ જુઓ 'ખરચ'-'ખર્ચ.'], **જમા-ખરચી. જમા-ખર્ચી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ખરચી'-'ખર્ચી.'] રોકડ નહિ તેવી હેરફેરના હવાલા નાખવા એ
**જમાડવું** જુઓ 'જમવું'માં. (૨) (લા.) માર મારવો. (૩) લાંચ આપવી [સમૂહ
**જમાત** સ્ત્રી. [અર. જમાઅત્] સમુદાય, સમૂહ. (૨) જ્ઞાતિ-
**જમાત-ખાનું** ન. [+ જુઓ 'ખાનું.'] જ્ઞાતિને એકઠું થવાનું સ્થાન કે મકાન
**જમાત-ભાઈ** પું. [+ જુઓ 'ભાઈ.'] જ્ઞાતિ-બંધુ, નાત-ભાઈ
**જમાતી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જમાતને લગતું, સામુદાયિક, સામૂહિક
**જમાદ** પું [અર.] ઊગી ન શકે તેવો એક ખનીજ પદાર્થ
**જમા-દાર** પું. [જુઓ 'જમા'+ફા. પ્રત્યય] સરકારી આવક-વસૂલ લાવનાર અમલદાર. (૨) લશ્કરમાં નાની ટુકડીનો નાયક. (૩) રક્ષક સિપાઈ. (૪) (લા.) સ્ત્રી. (કોઈ જમાદારે ફળ લાવી વ્યાપક કરેલો હોવાને કારણે) સૌરાષ્ટ્રમાં મહુવામાં થતી કેરીની એક ઊંચી જાત. (સંજ્ઞા.)
**જમાદારી** સ્ત્રી. [+ ફા. 'ઈ' પ્ર.] જમાદારની જગ્યા કે હોદ્દો. (૨) જમાદારની કામગીરી. [૦ **કરવી** (રૂ. પ્ર.) બળજબરી કરવી. (૨) માથાભારે થઈ ધમકાવવું]
**જમાદિલ અવ્વલ** પું. [અર.] ઇસ્લામી હિજરી સનનો છઠ્ઠો મહિનો. (સંજ્ઞા.) [મહિનો. (સંજ્ઞા.)
**જમાદિલ આખર** પું. [અર.] ઇસ્લામી હિજરી સનનો સાતમો
**જમાન** જુઓ 'જામિન.'
**જમના-ખત** જુઓ 'જામિન-ખત.'
**જમાન-ગતું** જુઓ 'જામિન-ગતું.'
**જમાન-ગરું** જુઓ 'જામિન-ગરું.'
**જમાનત** સ્ત્રી. [અર.] જામિનગીરી, 'સિક્યુરિટી'
**જમાનત-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય], **જમાનતી** વિ. [+ ગુ 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'જામિન.'
**જમાના-જૂનું** વિ. [જુઓ 'જમાનો' + જૂનું.] ઘણું પ્રાચીન, જૂના સમયથી ચાલ્યું આવતું, જગ-જૂનું [ઈંડા-દાવ
**જમાનિયો દાવ** પું. પેટલાદ તરફથી રમાતી એક રમત,
**જમાની** સ્ત્રી. [અર. જામિન] જામિનગીરી, જમાનત
**જમાની-ખત** ન. [જુઓ 'જમાની' + 'ખત.'] જામિનગીરીનું લખાણ
**જમાનો** પું. [ફા. જમાનહ્] યુગ, સમય, વખત. [-**નાનું ખાધેલ** (રૂ. પ્ર.) અનુભવી, રીઢું, પાકટ]
**જમા-નોંધ** સ્ત્રી. [જુઓ 'જમા' + 'નોંધ.'] માત્ર આવક નોંધવાનો ચોપડો
**જમા(-મે)-પાસું** ન. [જુઓ 'જમા' + 'પાસું.'] ચોપડામાંના 'જમા' બાજુનું (ડાબી બાજુનું) પડખું, જમા-બાજુ, 'ક્રેડિટ સાઇડ'
**જમા-પૂંજી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જમા' + 'પૂંજી.'] બચાવેલી મૂડી
**જમા-બંદી** (બન્દી) સ્ત્રી. [જુઓ 'જમા' + ફા.], -**ધી** સ્ત્રી. માપ જાત પ્રકાર વગેરેની તપાસ કરી. ખેતરોની વાર્ષિક પેદાશ ઉપર લેવાના (સલ્તનત અને મુઘલાઈમાં) કરની આકારણી, 'લૅન્ડ રેવન્યૂ સેટલમેન્ટ'
**જમા-બાકી** વિ. [જુઓ 'જમા' + 'બાકી.'] જમા-બાજુ સર-વાળે વધતી (રકમ) [જુઓ 'જમા-પાસું.'
**જમા(-મે)-બાજુ(-જૂ)** સ્ત્રી. [જુઓ 'જમા' + 'બાજુ,-જૂ.']
**જમા-રજા** સ્ત્રી. [જુઓ 'જમા' + 'રજા.'] ભોગવવાની બાકી રહેલી રજા, 'લીવ ડ્યૂ' [ક્રિડેટ પેર લીવ'
**જમા-રજા-પ્રમાણપત્ર** ન. [+ સં.] 'એલિજિબિલિટી સર્ટિ-
**જમાલ-ગોટો** પું. નેપાળો (ઔષધોપયોગી વનસ્પતિ)
**જમાલિયો** વિ., પું. [અર. 'જમાલ્' - સૌંદર્ય + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) નમાલો માણસ
**જમાવ** પું. [જુઓ 'જામવું' + ગુ. 'આવ' કૃ. પ્ર.] એકઠું થઈ એક સ્થળે સ્થિર થવું એ. (૨) ઘણાનો એકસાથે થયેલો મેળાપ. (૩) ભરાવો, ભીડ, 'એક્યુમ્યુલેશન'
**જમાવટ** (-ટય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જામવું' + ગુ. 'આવટી' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'જમાવ(૨).' (૨) બંધ-બેસતી મેળવણી
**જમાવવું** જુઓ 'જામવું'માં.
**જમા-વસૂલ** ન. [જુઓ 'જમા'+'વસૂલ.'] રાજ્યના ભિન્ન ભિન્ન પ્રકારના મહેસૂલની વસૂલાત
**જમાવસૂલી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.) વિઘોટીની વસૂલાત, જમીન-મહેસૂલની વસૂલાત
**જમા-વહી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જમા' + 'વહી.'] જુઓ 'જમા-નોંધ.'
**જમાવું**[1] જુઓ 'જમવું'માં.

**જમાવું૨** જુઓ 'જામવું'માં.

**જમાવેલું ખાદ્ય-તેલ** ન. [જુઓ 'જમાવવું' + ગુ. 'એલું' બી. ભૂ. કૃ. + સં. + 'તેલ.'] થિજાવેલું તેલ–વનસ્પતિ ઘી, 'ઍડિબલ હાઇડ્રોજિનેઇટેડ ઑઇલ' ['જમાવ.'

**જમાવો** પું. [જુઓ 'જમાવ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે. પ્ર.] જુઓ

**જમા-સદર** સ્ત્રી. [જુઓ 'જમા' + 'સદર.'] ઇજારદારો કે જમીનદારો નક્કી કરેલી વિઘોટી સરકારમાં ભરી આપે એ ક્રિયા [પાવતી, 'પે-ઇન-સ્લિપ'

**જમા-સ્લિપ** સ્ત્રી. [જુઓ. 'જમા' + 'અં.] પૈસા ભરવાની

**જમા-હવાલો** પું. [જુઓ 'જમા' + 'હવાલો.'] જમાબાજુ નાખવામાં આવતો હવાલો, 'કૉન્ટ્રા-ક્રેડિટ'

**જમિયત** સ્ત્રી. [અર. જમઇય્યત] મંડળી, ટોળું, જમાત

**જમીન** સ્ત્રી. [ફા.] પૃથ્વી, ધરા, ધરણી, ધરતી, ભૂમિ. (૨) જમીનની સપાટી. (૩) ઘા કે ચાંદું રુઝાતાં આવતી ચામડી. [(૦ને) ૦ **આસમાન એક કરવું** (રૂ. પ્ર.) પ્રબળ ઉપાય યોજવો, ભારે ધમાલ કરી મૂકવી. ૦**આસમાનનો તફાવત** (રૂ. પ્ર.) ઘણો જ મોટો તફાવત. ૦ **ઉપર પગ ન મૂકવો** (-ઉપ્રય-) (રૂ. પ્ર.) ખૂબ અભિમાન કરવું. ૦ **ઊતરી જવી** (રૂ. પ્ર.) સારી જમીન પાકમાં નબળી થવી. ૦ **ખણવી** ૦ **ઓતરવી** (રૂ પ્ર.) શરમાવું. ૦ **માપવી** (રૂ. પ્ર. નાસી જવું. ૦**માં પેસી જવું** (-પૅસી-) (રૂ. પ્ર.) શરમિંદા થવું. ૦ **સૂંઘવી** (રૂ. પ્ર.) રસકસ તપાસવો]

**જમીન-દફતર** ન. [+ જુઓ 'દફતર.'] ઘરથાળ તેમ ખેતરાઉ જમીનોની નોંધણીનો ચોપડો, 'લૅન્ડ-રેકૉર્ડ્ઝ'

**જમીન-દાર** વિ. પું. [ફા.] જમીનનો માલિક, જાગીરદાર, 'લૅન્ડ-લૉર્ડ' (દ. બા.) (૨) ખેડુ

**જમીનદારી** સ્ત્રી. [ફા.] જમીનદાર હોવાપણું. [૦ **પદ્ધતિ** (રૂ. પ્ર.) ખેડૂત પાસેથી ન લેતાં જાગીરદાર દ્વારા વિઘોટી લેવાની રીત]

**જમીન-દોસ્ત** વિ. [ફા. જમી-દોઝ્] જમીનની સપાટી બરોબર કરી નાખેલું. (૨) (લા.) પાયમાલ

**જમીન-ધોવાણ** ન. [+ જુઓ 'ધોવાણ.'] વરસાદ તેમ નદીના પૂરથી જમીનનું ધોવાઈ જવું એ, 'સૉઇલ-ઇરોઝન'

**જમીન-ભાડું** ન. [+ જુઓ 'ભાડું.'] સરકારી કે ખાનગી જમીન ભાડે આપતાં લેવાતો દરમાયો કે વરસોંત

**જમીન-ભીંજ** વિ. [જુઓ 'જમીન' + ભીંજવું.'] જમીનની ઉપલી સપાટી માત્ર ભીંજાય તેટલું

**જમીન-મહેસૂલ** (-મૅ:સૂલ) ન., સ્ત્રી. [+ જુઓ 'મહેસૂલ.'] વિઘોટી, જમીનના આકારની રકમ, 'લૅન્ડ-રેવન્યૂ'

**જમીન-માલિ(-લે)ક** પું. [+જુઓ 'માલિક.'] જમીનનો ધણી, 'લૅન્ડ-લૉર્ડ'

**જમીન-મિલકત** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'મિલકત.'] જમીનના રૂપમાં રહેલી મિલકત, 'લૅન્ડેડ પ્રૉપર્ટી,' 'ઇમ્મુવેબલ પ્રૉપર્ટી'

**જમીન-મોજણી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'મોજણી.'] જમીનના તળની માપણી, 'લૅન્ડ-સર્વે'

**જમીન-રેક(-કો)ર્ડ** ન. [+ અં.] જુઓ 'જમીન-દફતર.'

**જમીન-વપરાશ** પું., (-શ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'વપરાશ.'] જમીનનો ખેતી વગેરેના કામમાં થતો ઉપયોગ, 'લૅન્ડ-યુટિલિ-ઝેશન'

**જમીન-વિકાસ** પું. [+ સં.] જમીનને ફળદ્રુપ બનાવવી એ

**જમીન-વેરો** પું. [+ જુઓ 'વેરો.'] ઘરથાળ ખેતરાઉ જંગલની વગેરે કોઈ પણ જાતની જમીન માટેનો કર

**જમીન-સત્તાપ્રકાર** પું. [+ સં.] જમીન હક્ક, 'લૅન્ડ-ટેન્યૉર'

**જમીન-સર્વે** સ્ત્રી. [+ અં.] જુઓ 'જમીન-મોજણી.'

**જમીન-સંપાદન** (-સમ્પાદન) ન. [+ સં.] સત્તાની રૂએ કે અન્ય રીતે જમીનનો કબજો મેળવવાની ક્રિયા, 'ઍક્વિઝિશન ઑફ લૅન્ડ'

**જમીન-સંપાદન-સર્વે** સ્ત્રી. [+ અં.] જમીન-સંપાદનની મોજણી, 'લૅન્ડ એક્વિઝિશન સર્વે'

**જમીન-સુધારક** વિ. [+ જુઓ 'સુધારક.'] જમીનના તળને સુધારનારું (ખાતર વગેરે), 'સૉઇલ-એમેલિયરન્ટ્સ'

**જમીન-હક(-ક્ક)** પું. [+ જુઓ 'હક(ક્ક).'] જુઓ 'જમીન-સત્તા-પ્રકાર.'

**જમીન-હક(-ક્ક)-નાબૂદી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'નાબૂદી.'] જમીન-સત્તા-પ્રકારને રદ કરવાપણું,' 'લૅન્ડ-ટેન્યૉર-ઍબૉલિશન'

**જમીયતે-ઉલેમા** પું. [અર.] વિદ્વાનોનું મંડળ, વિદ્વત્સભા (મુસ્લિમોની)

**જમે** જુઓ 'જમા.'

**જમે-ઉધાર** જુઓ 'જમા-ઉધાર.'

**જમે-પાસું** જુઓ 'જમા-પાસું.'

**જમે-બાજુ(-જૂ)** જુઓ 'જમા-બાજુ(-જૂ).'

**જમેલો** પું. [જુઓ 'જમા' દ્વારા.] જમાવ, ભરાવો (૨) (લા.) પ્રબળ સમૂહ, મોટો સમુદાય

**જમૈયો** પું. [અર.] વાંકા આકારનો અરબી છરો, કટાર જેવું એક હથિયાર, જમ્બિયો

**જમોટ** પું. કૂવામાં દીવાલ લેવા માટેની નીચેની લાકડાની માંચી

**જમોડી** વિ. [જુઓ 'જમણું' દ્વારા.] જુઓ 'જમણેરી.'

**જમોર** પું. [સ. યમપુર > પ્રા. जमउर] જુઓ 'જોહર.'

**જમોરિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જોહર કરનારું

**જમ્મર** પું. [જુઓ 'જમોર.'] (લા.) કાળો કેર, ભારે મોટી આફત

**જય** પું. [સં.] જીત, વિજય, સફળતા, ફતેહ. (૨) પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે વૈકુંઠના બે દ્વારપાલોમાંનો એક. (સંજ્ઞા.) (૩) મહાભારતના મૂળમાં રહેલો ૮૮૦૦ શ્લોકોનો ઇતિહાસ-ગ્રંથ, જયસંહિતા. (સંજ્ઞા.) (૪) સર્વસામાન્ય ઐતિહાસિક કાવ્ય, 'ઍપિક' (દ. બા.) [આનંદનો ઉદ્ગાર

**જય-કાર** પું. [સં.] વિજયનો પોકાર, વિજયોદ્ગાર. (૨)

**જય-ગીત** ન. [સં.] વિજય થયાનું ગાન-વસ્તુ, વિજય-ગીત

**જય-ગોપાલ(-ળ)** કે.પ્ર. [સં.] 'હે ગોપાળ, તમારો વિજય થાઓ' એ ભાવનાથી પુષ્ટિમાર્ગના એક પેટા-પંથ 'જે ગોપાળિયાઓ'નો પરસ્પરનો ઉદ્ગાર, 'જેગોપાળ.' (પુષ્ટિ.)

**જય-ઘોષ** પું., -ષણા સ્ત્રી. [સં.] વિજયનો પોકાર, જય-ધ્વનિ

**જય જય** કે.પ્ર. [સં., આજ્ઞા. બી. પુ] 'તમારો જય થાઓ' એ ભાવનો ઉદ્ગાર, જે જે

**જય-જયકાર** પું. [સં.] જુઓ 'જયકાર.'

**જય-જયવંતી** (-વન્તી) સ્ત્રી. [સં.] એ નામની એક રાગિણી,

જેજેવંતી. (સંગીત.)

**જયજિનેંદ્ર** (-જિનેન્દ્ર) કે. પ્ર. [સં.] 'હે જિનેંદ્ર, તમારો વિજય થાઓ' એ ભાવનાનો ઉદ્ગાર. (જૈન.)

**જયદ્રથ** પું. [સં.] કૌરવોનો બનેવી–સિંધુદેશનો રાજા. (સંજ્ઞા.)

**જય-ધ્વનિ, જય-નાદ** પું. [સં.] જુઓ 'જય-ઘોષ.'

**જય-પતાકા** સ્ત્રી. [સં.] વિજય મળ્યાનો વાવટો

**જય-પત્ર** પું. [સં., ન.] હારેલ વ્યક્તિ તરફથી જીતેલ વ્યક્તિને લખી આપવામાં આવતો દસ્તાવેજ

**જય-પુર** ન. [સં.] રાજસ્થાનની વર્તમાન રાજધાનીનું નગર, જેપુર. (સંજ્ઞા.) [પુરનું, જેપુરી

**જયપુરી** વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જયપુરને લગતું, જય-

**જય-પ્રસ્થાન** ન. [સં.] જીત મેળવવા માટે નીકળવાની ક્રિયા

**જય-બજરંગ** (-રઙ્ગ) કે. પ્ર. [સં. जय वज्राङ्ग] 'હે વજ્ર જેવા અંગવાળા હનુમાન, તમારો વિજય થાઓ' એ ભાવનો ઉદ્ગાર

**જયભારતી** કે. પ્ર. [સં.] 'હે ભારતમાતા, તમારો વિજય થાઓ' એવા ભાવનો ઉદ્ગાર, જયહિંદ

**જયવંત** (-વન્ત) વિ. [સં. जयवत् > પ્રા. °वंत, પ્રા. તત્સમ] વિજય મેળવનારું, જયશાલી [(૨)લાભ, ફાયદો

**જય-વારો** પું. [સં.+જુઓ 'વારો.'] સફળતાનો સમય.

**જય-શબ્દ** પું. [સં. जय (આજ્ઞા. બી. પુ., એ. વ.)] 'તારો જય થાઓ' એવો શબ્દ, જય-ઘોષ [સદા જયવંત

**જય-શાલી**(-ળી) વિ. [સં, પું.] હમેશાં વિજય મેળવનારું,

**જય-શ્રી** સ્ત્રી. [સં.] વિજયની શોભા. (૨) એક રાગિણી. (સંગીત.)

**જયશ્રીકૃષ્ણ** કે. પ્ર. [સં.] 'હે શ્રીકૃષ્ણ, તમારો વિજય થાઓ' એવા ભાવનો ઉદ્ગાર, જેશ્રીકૃષ્ણ. (પુષ્ટિ.)

**જયશ્રીરંગ** (-રઙ્ગ) કે. પ્ર. [સં.] 'હે શ્રીરંગ ભગવાન, તમારો વિજય થાઓ' એવા ભાવનો ઉદ્ગાર

**જયસચ્ચિદાનંદ** (-નન્દ) કે. પ્ર. [સં.] 'હે જડ-ચેતન-આનંદ-સ્વરૂપ પરમેશ્વર, તમારો વિજય થાઓ' એ ભાવનો ઉદ્ગાર

**જય-સંહિતા** (-સંહિતા) સ્ત્રી. [સં.] વીરકાવ્ય, 'એપિક.'. (૨) મહાભારતના મૂળમાં રહેલી ૮,૮૦૦ શ્લોકોની મૂળ સંહિતા, જય નામનો ઇતિહાસ (જુઓ 'જય(૩)').

**જય-સ્તંભ** (-સ્તમ્ભ) પું. [સં.] કોઈ રાજા કે રાજ્યનો યુદ્ધમાં વિજય થતાં એની યાદગીરીમાં ઊભો કરવામાં આવતો થાંભલો કે થાંભલાના આકારનું પાંચ સાત માળનું મકાન, કીર્તિસ્તંભ, જેત-ખંભ

**જય-સ્થાન** ન. [સં.] જ્યાં વિજય મળ્યો હોય તે ઠેકાણું

**જય-સ્મારક** ન. [સં.] વિજય મળ્યો હોય તે સ્થળે ઊભું કરવામાં આવતું યાદગીરી રહેવા માટેનું બાંધકામ

**જયસ્વામિનારાયણ** કે. પ્ર. [સં.] 'હે સ્વામિનારાયણ સહ-જાનંદ સ્વામી, તમારો વિજય થાઓ' એ ભાવનાનો સ્વા-મિનારાયણ સંપ્રદાયમાં જાણીતો ઉદ્ગાર. (સ્વામિ.)

**જય-હિંદ** (-હિન્દ) કે. પ્ર. [સં+જુઓ 'હિંદ.'] 'હે હિંદભૂમિ, તારો વિજય થાઓ' એ ભાવનાનો ભારતને સ્વરાજ્ય મળ્યું ત્યારે વ્યાપક બનેલો ઉદ્ગાર [પુત્ર. (સંજ્ઞા.)

**જયંત** (જયન્ત) પું. [સં.] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે ઇંદ્રનો

**જયંતી** (જયન્તી) વિ., સ્ત્રી. [સં.] (લા.) જન્મતિથિએ કરાતો ઉત્સવ. (૨) હિંદુઓમાં 'રામ-જયંતી' 'કૃષ્ણ-જયંતી' 'વામન-જયંતી' 'નૃસિંહ-જયંતી' 'શંકર-જયંતી' વગેરે તે તે તિથિનો ઉત્સવ

**જયંતી-દિન** (જયન્તી-) પું. [સં., પું., ન.] પ્રતિ વર્ષે આવતો જન્મતિથિનો દિવસ, જન્મદિન ઊજવવાનો દિવસ

**જયા** સ્ત્રી. [સં.] પાર્વતી, દુર્ગા. (૨) માઘ સુદિ અગિયારસનો દિવસ. (સંજ્ઞા.) [તે તે તિથિ

**જયા-તિથિ** સ્ત્રી. [સં.] ત્રીજ આઠમ અને તેરસ એ ત્રણમાંની

**જયાચાર** પું. [સં. जय+आ-चार] વિજય મળે તે પ્રસંગે કરવાનો શિષ્ટાચાર [ખુશાલી

**જયાનંદ** (-નન્દ) પું. [સં.] વિજયનો આનંદ, જય થયાની

**જયા-પાર્વતી-વ્રત** ન. [સં.] આષાઢ સુદિ ત્રીજથી આઠમ સુધીના ૬ દિવસોનું ગૌરી-પાર્વતીને ઉદ્દેશી સૌભાગ્યવતી સ્ત્રીઓને કરવાનું એક હિંદુ વ્રત. (સંજ્ઞા.) [પરિસ્થિતિ

**જયાવસ્થા** સ્ત્રી. [સં. जय+अव-स्था] વિજય મળ્યાની

**જયાવહ** ત્રિ. [સં. जय+आ-वह] જય લાવી આપનારું

**જયિત** વિ. [સં.] જયવાળું, વિજયી

**જયિની** વિ., સ્ત્રી. [સં.] વિજયી સ્ત્રી [આકાંક્ષાવાળું

**જયિષ્ણુ** વિ. [સં.] જયની ઇચ્છાવાળું, વિજય કરવાની

**જયી** વિ. [સં, પું.] જય કરનારું, વિજયી, ફતેહમંદ

**જયેચ્છુ, ૦ક** વિ. [સં.] જુઓ 'જયિષ્ણુ.'

**જયોચ્ચાર** પું. [સં. जय (આજ્ઞા. બી. પુ., એ. વ.)+ उच्चार] 'તારો વિજય થાઓ' એવો બોલ કે ઉદ્ગાર

**જયોત્સવ** પું. [સં. जय+उत्सव] જય મેળવ્યાની ખુશાલી, જય મેળવ્યાનો આનંદ. (૨) જય મેળવ્યાના પ્રસંગની ઉજવણી

**જયોદ્ગાર** પું. [સં. जय (આજ્ઞા., બી. પું., એ. વ.)+उद्गार] જુઓ 'જય-શબ્દ'-'જયોચ્ચાર.'

**જય્ય** વિ. [સં.] જીતવા જેવું, જિતાય એવું, જેય

**જય્ય-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] જીતી શકાય એવી પરિસ્થિતિ

**જર**[1] પું., ન. [ફા.] સોનું. (૨) (લા.) ધન, દોલત, પૈસો, રોકડ સંપત્તિ

**જર**[2] સ્ત્રી. [સં. जरायु > પ્રા. जराउ] ગર્ભાશયમાં ગર્ભને વીંટાયેલી પાતળી ચામડીનું પડ (પ્રસવ સાથે કે પછી જે બહાર પડી જાય છે.), ઓર

**જરકટી** પું. એ નામનું એક શિકારી પક્ષી [ચકલી

**જરકલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જરકલું'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]

**જરકલું** ન. ચકલું

**જરકલો** પું. ચકલો

**જરકશ(-સ)** પું. [ફા. જર્કશ્] સોના-રૂપાનો તાર, જરી

**જરકશી(-સી)** વિ. સોના-રૂપાના તારની ગૂંથણીવાળું

**જરકી**[1] સ્ત્રી. જલદી ફાટી જાય તેવું વણાટ-કામ

**જરકી**[2] સ્ત્રી નિદ્રાનું આછું ઝોકું, ઝોલું, ડોલું. (૨) તાવની ધીમી અસર

**જરકો** સ્ત્રી. એ નામની માછલીની એક જાત

**જર-કોસ** પું. [જુઓ 'જરકશ.'] હલકી ધાતુના તાર

**જરકોસી** વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] હલકી ધાતુના તારનું

બનાવેલું, હલકા તારના કસબવાળું

**જરખ** ન. [સં. तरक्ष > પ્રા. तरच्छ] એ નામનું કબરોની આસપાસ મડદાં ખાવા ફરનારું એક હિંસક પશુ, તરસ

**જર-ખરીદ** સ્ત્રી. [ફા.] પૈસા આપી ખરીદેલી ચીજ, વેચાતી લીધેલી વસ્તુ

**જરખિયો** સ્ત્રી. જુઓ 'જરકી.¹'

**જરખેજ** વિ. [ફા.], **જરખૅજ** વિ. ફળદ્રુપ, રસકસવાળું

**જરખેજી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય], **જરખૅજી** સ્ત્રી. ફળદ્રુપતા, રસકસ

**જરગા** ન. ઘોડાને ખાવાનું ઘાસ

**જરગુના** ન. એ નામનું સોનેરી છાંટવાળું એક રત્ન, સોનેરી છાંટવાળો પિરોજ [ઘરડું, વૃદ્ધ

**જરગું** વિ. [સં. जरत्क-क- > પ્રા. जरग्गअ-] જૂનું, પુરાણું. (૨)

**જરજ** ન. શાકમાં કામ લાગતો એ નામનો એક કંદ [ભેણી

**જર-જમીન** ન., બ. વ. [ફા.] રોકડ સંપત્તિ અને જમીનની

**જર-જરિયાન** ન. [જુઓ 'જર¹' + 'જારિયાન.'] રોકડ સંપત્તિ અને જરીના ભરતકામવાળાં કપડાં

**જરજરિયું, જરજરું** વિ. [સં. जर्जर, અર્વા. તદ્ભવ + ગુ. 'ઇયું'–'ઉં' ત. પ્ર.] જર્જરિત થઈ ગયેલું, જીર્ણ થઈ ગયેલું, ઘસાઈ ગયેલું, જાજરું

**જર-જોખમ** ન. [જુઓ 'જર¹' + 'જોખમ.'], **જર-જોખો** પું. [+ 'જોખો.'] રોકડ સંપત્તિ-સોનું વગેરે જોખમની ચીજ

**જરઠ** વિ. [સં., પું.] ઘરડું, વૃદ્ધ

**જરઠ-તા** સ્ત્રી. [સં.] ઘડપણ, વૃદ્ધાવસ્થા, જૈફી

**જરડકો** જુઓ 'જડકો.'

**જરડી** સ્ત્રી. એક પ્રકારનું પોષક ઘાસ [સૂકી ડાળી

**જરડું** ન. કાંટાવાળાં નાનાં મોટાં ઝાડની નાની નાની તૂટેલી

**જરણ¹** ન. [સં.] વૃદ્ધ થતા જવું એ, ઘસાતા જવું એ

**જરણ²** ન. ખાટલા કે ઘોડિયા નીચે શેક લેવા માટે ઠીબડામાં રાખવામાં આવતાં સળગેલાં છાણાં કે અંગાર

**જરણ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] પદાર્થોના નાશનાં કુદરતી કારણો વિશે વિચાર આપતું શાસ્ત્ર

**જરણા** સ્ત્રી. ધીરજ. (૨) હામ, હિંમત

**જરત** વિ. [સં. जरत्] ઘસાતું જતું, વૃદ્ધ થતું જતું

**જરત્કારુ ક્ષેત્ર** ન. [સં.] સુરત નજીક મોટી સુંવાળીમાં ગણાતું એક પૌરાણિક તીર્થસ્થળ. (સંજ્ઞા.) (ન. મા.)

**જરથુસ્ત્ર, જરથોસ્ત** પું. [અવે., ફા. જરાતુસ્ત્] પારસીઓના ધર્મના આદિ પેગંબર. (સંજ્ઞા.) [ધર્મનું અનુયાયી

**જરથોસ્તી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જરથુસ્ત્રના ફેલાવેલા

**જરદ(-દું)** વિ. [ફા. જર્દ્, + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઝાંખા પીળા રંગનું [ધનિક

**જરન્દાર** વિ. [ફા.] પૈસાદાર, માલદાર, તવંગર, શાહુકાર,

**જરદાલુ(-ળુ)** ન. [ફા. જર્દાલુ] ઠંડા પ્રદેશમાં થતો એક મેવો (સૂકો તેમજ લીલો) [રંગનો રસ

**જરદી** સ્ત્રી. [ફા.] આછો પીળો રંગ. (૨) ઈંડામાંનો પીળા

**જરદું** જુઓ 'જરદ.'

**જરદો** પું. [ફા. જર્દહ્] કેસર નાખ્યું હોય તેવો ભાત. (૨) તમાકુની ખાવા માટેની પત્તી, સૂકો

**જરદોજ** વિ. [ફા.], **-સ** વિ. જરી કસબનું કામ કરનાર કારીગર

**જરદોજી** સ્ત્રી. [ફા.], **-સી** સ્ત્રી. જરી કસબનું કામ, કસબી કામ, ભરતકામ [વિખતે પડતા ઓરના ચીરા

**જર-પટા** પું., બ. વ. [જુઓ 'જર²' + 'પટો.'] ઢોર વિયાતી

**જર-પત** સ્ત્રી., ન. [જુઓ 'જરવું' દ્વારા.] પચી જવું એ, પાચન, હજમો [ધનિક, જર-દાર

**જર-પતિ** પું. [જુઓ 'જર¹' + સં.] લક્ષ્મીપતિ, પૈસાદાર,

**જરપવું** સ. ક્રિ. અગાઉથી વેચવું, સાટું કરવું. **જરપાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **જરપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**જરપાવવું, જરપાવું** જુઓ 'જરપવું'માં.

**જરબ** પું. [અર. ઝર્બ્] ફટકો, ઘા

**જર-ભાજી** સ્ત્રી. એ નામની એક ભાજી

**જર-મદ** પું., [જુઓ 'જર¹' + સં.] ધનનો મદ

**જરમાઈ** ન., બ. વ. કાકમરીનાં બિયાં

**જર-માલ** પું. [ફા.] માલમત્તા, મૂડી-મિલકત

**જર-મુખું** વિ. ઈર્ષ્યાખોર, દ્વેષીલું

**જર-વ-જર** વિ. [ફા. 'જર્રહ્,'–દ્વિર્ભાવ] સહેજ-સાજ, જરાતરા

**જરવત** ન. ઝાડનું થડ [એક અવયવ

**જર-વાસો¹** પું. જેમાંથી પાચક રસ ઝરે છે તેવો જઠરનો

**જરવાસો²** જુઓ 'જવાસો.'

**જરવાણિયું** વિ. પાંખા તારનું વણેલું. (૨) જીર્ણશીર્ણ (કપડું)

**જરવું** અ. ક્રિ. [સં. जॄ > जर् ત. સમ] જીર્ણ થવું, ઘસાઈ જવું. (૨) તાણાવાણાઓનું છૂટું-છૂટું થઈ જવું. (૩) પચી જવું, હજમ થવું. **જરવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**જરસ** પું., બ. વ. [જુઓ 'જરવું' દ્વારા.] મરડામાં પડતો આમ, ધોળો કાચો મળ

**જરા¹** સ્ત્રી. [સં.] ઘડપણ, વૃદ્ધાવસ્થા, બુઢાપો

**જરા²** ક્રિ. વિ. [ફા. જર્રહ્] થોડું, તદ્દન અલ્પ, લગાર. [૦ જરામાં (રૂ. પ્ર.) કોઈ કારણ વિના]

**જરા(૦એ)ક** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જરા²' + ગુ. 'એક'–'ક' ત. પ્ર.] લગારેક, સહેજસાજ

**જરા-ગ્રસ્ત** વિ. [સં.] વૃદ્ધાવસ્થાથી ઘેરાયેલું, તદ્દન ઘરડું

**જરા-જીર્ણ** વિ. [સં.] વૃદ્ધાવસ્થાને લીધે ઘસાઈ ગયેલું, ઘડપણથી ખખડી ગયેલું

**જરા-જૂરણ** વિ. [સં. जरा + जूर्ण, અર્વા. તદ્ભવ], **જરા-જૂર્ણ** વિ. [સં.] જુઓ 'જરા-જીર્ણ.'

**જરા-તરા** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જરા²' દ્વારા.] જુઓ 'જરાક.'

**જરાતુર** વિ. [સં. जरा + आतुर] ઘડપણને લીધે માનસિક રીતે વ્યગ્ર થયેલું [થતું મોત

**જરા-મરણ** ન. [સં.] ઘડપણ અને મોત. (૨) ઘડપણથી

**જરાયત** વિ. [અર. જિરાઅત્] વરસાદના પાણીથી થનાર (ખેતી), વર્ષા-સિંચિત

**જરાયુ** ન. [સં.] ગર્ભાશયમાંની ગર્ભને વીંટળાયેલી ઓર

**જરાયુ-જ** વિ. [સં.] ગર્ભાશયમાંની ગર્ભને વીંટળાઈને કે ઓર સાથે જન્મ લેનારું (માનવ–પશુ વગેરે પ્રાણી)

**જરાવવું, જરાવું** જુઓ 'જરવું'માં.

**જરાવસ્થા** સ્ત્રી. [સં. जरा + अवस्था] ઘડપણ, વૃદ્ધાવસ્થા

**જરાવૃત** વિ. [સં. जरा + आ-वृत] ઘડપણથી ઘેરાયેલું

**જરા-સંધ** (-સન્ધ) પું. [સં.] કૌરવ-પાંડવોના સમયનો મગધનો એક રાજા. (સંજ્ઞા.)

**જરિત** વિ. [સં.] જીર્ણ, ઘસાઈ ગયેલું, ખખડી ગયેલું

**જરિયા(-યા)ન** વિ. [ફા. જર્રીન્], **જરિયાની** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જરીના કસબવાળું, જરીના ભરતનું

**જરી[1]** સ્ત્રી. પથ્થરના વિભાગ કરવા કુહાડો કે ટાંકણું માર-વાના સ્થળે આછો ખોદેલો લિસોટો

**જરી[2]** સ્ત્રી. [ફા. ઝર્રીન્] સોના-રૂપાના તાર કે એવા તાર સાથે વણેલા દોરા [(રૂ. પ્ર.) વાતવાતમાં]

**જરી[3]** ક્રિ. વિ. [અર. જર્રહ] જુઓ 'જરા.[2]' [૦ જરીમાં

**જરી(૦એ)ક** ક્રિ. વિ. [+ ગુ. 'એક'–'ક' ત. પ્ર.] જુઓ 'જરા(૦એ)ક.' [તારવાળું ભરતકામ

**જરી-કસબ** પું. [જુઓ 'જરી[2]' + 'કસબ.'] સોનેરી-રૂપેરી

**જરી-કાઠી** વિ. [જુઓ 'જરી[2]' દ્વારા.] કસબે ભરેલી કોર-વાળું, કસબી પાલવવાળું

**જરી-કામ** ન. [જુઓ 'જરી[2]' + જુઓ કામ.[2]] સોનેરી રૂપેરી તારવાળા દોરાનું ભરત-કામ, 'જરી-થ્રેડ-વર્ક'

**જરી-પટકો** પું. [જુઓ 'જરી[2]' + 'પટકો.'] જરીના કસબ-વાળો લૂગડાનો ટુકડો. (૨) જરીના ભરતવાળો કમર-બંધ. (૩) જરીના ભરતવાળો ધ્વજ

**જરી-પુરાણું** વિ. [જુઓ 'જરવું' + ગુ. 'ઈ' સં. ભૂ. કૃ. + 'પુરાણું.'] જરીને–ઘસાઈ જઈને તદ્દન જૂનું થઈ ગયેલું, ખૂબ જ જૂનું

**જરીફ** પું. [ફા જરીબ્] જમીનનું માપ કરનાર અમલદાર, મોજણી-દાર [ની નોંધનું પત્રક

**જરીફ-ખરડો** પું. [+ જુઓ 'ખરડો.'] જરીફે કરેલી માપણી-

**જરી-મરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જરવું' + 'મરવું,'—બંનેને ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] (લા.) કોગળિયું, 'કૉલેરા'

**જરૂર** ક્રિ. વિ. [અર. જુરૂર્] અવશ્ય, ખચીત, ખાસ કરીને, અચૂક. (૨) સ્ત્રી. જુઓ 'જરૂરત.' [હોય તેટલું

**જરૂર-જોગું** વિ. [+ જુઓ 'જોગ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] જરૂર

**જરૂરત** સ્ત્રી. [અર. જુરૂરત્] જરૂરિયાત, આવશ્યકતા, અગત્ય, જરૂર [અર્થનો અનુગ.] જુઓ 'જરૂર(૧).'

**જરૂર-થી** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જરૂર' + ગુ. 'થી' પાં. વિ. ના

**જરૂર-નું** વિ. [જુઓ 'જરૂર' + ગુ. 'નું' છ. વિ.નો અનુગ] અગત્યનું, આવશ્યક

**જરૂરિયાત** સ્ત્રી. [અર. 'જુરૂર્'નું બ. વ.], **જરૂરિયાતી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'જરૂરત.'

**જરૂરી[1]** વિ. [જુઓ 'જરૂર' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જરૂરનું, અગત્યનું, આવશ્યક. (૨) તરત ધ્યાન આપવા કે કરવા જેવું, 'અર્જન્ટ.' [જુઓ 'જરૂરિયાત.'

**જરૂરી[2]** સ્ત્રી. [જુઓ 'જરૂર' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**જરૂરો** પું. એક પ્રકારની બંદૂક

**જરે-જર** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જરા,[2]'-દ્વિર્ભાવ.] જરા પણ જતું કર્યા વિના, બધું જ

**જરેલ** (-ય) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**જર્જર,** -રિત, -રી-ભૂત વિ. [સં.] તદ્દન જીર્ણ થઈ ગયેલું, તદ્દન ક્ષીણ થયેલું.

**જર્નલ** ન. [અં.] બાંધેલી સામયિક પુસ્તિકા. (૨) વૈજ્ઞાનિક શાળાઓમાંની વિદ્યાર્થીઓની નોંધ-પોથી

**જર્નલિ-ઝમ** ન. [અં] વર્તમાનપત્રકારનો ધંધો, વર્તમાન-પત્રકારત્વ, પત્રકારત્વ

**જર્નલિસ્ટ** વિ. [અં] વર્તમાનપત્રને અંગે સંપાદન વગેરે કામ કરનાર, વર્તમાનપત્રકાર, પત્રકાર

**જર્મન** વિ. [અં] યુરોપમાં આવેલા જર્મની નામના દેશનું કે દેશને લગતું

**જર્મન-સિલ્વર** ન. [અં] તાંબું જસત અને નિકલના મિ-શ્રણથી થતી વજનમાં જરા હલકી ધાતુ (વાસણ બનાવવાની)

**જર્મની** પું., ન. [અં.] યુરોપનો એક પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.)

**જલ(-ળ)** ન. [સં] પાણી, નીર

**જલછોદ(-ગ)-આગિયો** પું. [+ જુઓ 'આગિયો.'] (લા.) એક જાતનો પાણીને કાંઠે ઊગતો છોડ

**જલ-ઓખરાદ** પું. એ નામનો એક છોડ

**જલ-કણ** પું. [સં.] પાણીનું ટીપું, જલ-બિંદુ [વનસ્પતિ

**જલ(-ળ)-કપાસ** પું [+ જુઓ 'કપાસ.'] એ નામની એક

**જલ(-ળ)-કમલ(-ળ)** ન. [સં.] પાણીમાં થતું કમળ-ફૂલ

**જલ-કલ્લોલ** પું. [સં.] પાણીનું મોજું, જલ-તરંગ

**જલ(-ળ)કુંભી** (-કુમ્ભી) સ્ત્રી. [સં.] એ નામના એક વનસ્પતિ

**જલ-કૃત** વિ. [સં.] પાણીના દબાણથી બાઝેલું (ખાસ કરી પથ્થરની એક જાત) [જલ-ક્રીડા

**જલ(-ળ)-કેલિ, -લી** સ્ત્રી. [સં.] પાણીમાં રમાતી રમત,

**જલ-ક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જલ-દાન.'

**જલ(-ળ)-ક્રીડા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જલ-કેલિ.'

**જલગતિ-વિદ્યા** સ્ત્રી, **જલગતિ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] પ્રવાહી પદાર્થોમાં ઉત્પન્ન થતી ગતિનું ગણિતશાસ્ત્ર, 'હાઇડ્રો-ડાય-નૅમિક્સ' (પો. ગો.)

**જલગરિયો** જુઓ 'જલઘરિયો.'

**જલગરું** જુઓ 'જલઘરું.'

**જલ-ગૃહ** ન. [સં., પું., ન.] જુઓ 'જલઘરું.' (૨) તળાવ કે સરોવર ઉપરનું ક્રીડા-ગૃહ. (૩) વારિ-ગૃહ

**જલ(-ળ)-ઘડી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'ઘડી.'] પાણીની યોજ-નામાં સમય આપનારું યંત્ર, 'વૉટર-ક્લૉક'

**જલ-ઘરિયો** પું. [સં. + જુઓ 'ઘર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર., 'લ' મજને કારણે બચ્યો છે.] પુષ્ટિમાર્ગીય મદિરો વગેરેમાં પાણી ભરનારો સેવક, જલ-ગરિયો). (પુષ્ટિ.)

**જલ-ઘરું** ન. [સં. + જુઓ 'ઘર' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] પુષ્ટિમાર્ગીય મદિરોમાં પાણી રાખવાનું સ્થાન, જલગરું. (પુષ્ટિ.)

**જલ(-ળ)-ઘોડો** પું. [સં. + જુઓ 'ઘોડો.'] ઘોડાના આકારનું એક દરિયાઈ પ્રાણી, 'વ્હેઇલ'

**જલ(-ળ)-ચર** વિ. [સં.] પાણીમાં હરતું ફરતું અને રહેતું. (૨) ન. પાણીનું પ્રાણી

**જલ(-ળ)ચર-ગૃહ** ન. [સં., પું., ન.] જલચર પ્રાણીઓનું સંગ્રહસ્થાન, 'એક્વેરિયમ' [માંદાની સારવાર

**જલ-ચિકિત્સા** સ્ત્રી. [સં.] માત્ર પાણીના પ્રયોગથી અપાતી

**જલચિકિત્સા-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] પાણીથી માંદાની કેવી રીતે સારવાર કરવી એનો ખ્યાલ આપતું શાસ્ત્ર

**જલ-ચુસ્ત** વિ. [સં. + જુઓ 'ચુસ્ત.'] જેમાંથી પાણી ઝરી ન શકે તેવું, 'વૉટર-પ્રૂફ'

**જલ-ચોષક** વિ. [સં.] પાણી ચૂસી લેનારું (યંત્ર વગેરે)

**જલ-જ** વિ. [સં.] પાણીમાં ઊગનારું (૨) ન. કમળ. (૩) રાત્રિકમલ, ઇંદીવર [વગેરે)

**જલ-જનિત** વિ. [સં.] પાણીમાંથી ઉત્પન્ન કરેલું (વીજળી

**જલ-જમની** સ્ત્રી. એ. નામનો એક વેલો

**જલ(-ળ)-જલ(-ળ)-બંબાકાર** (-અમ્બાકાર) ક્રિ. વિ. [સં., દ્વિર્ભાવ + જુઓ 'બંબાકાર.'] બધે પાણી જ પાણી હોય એમ, જલમય

**જલ(-ળ)-જંતુ** (-જન્તુ) ન. [સં., પું.] જળચર પ્રાણી

**જલ(-ળ)-જંત્ર** (-જન્ત્ર) ન. [સં. + સં. यन्त्र અર્વા. તદ્‌ભવ] પાણીનો ફુવારો. (૨) પવન-ચક્કી

**જલ-જા** સ્ત્રી. [સં.] (પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે સમુદ્ર-મંથન સમયે સમુદ્રમાંથી ઉત્પન્ન થયેલી હોઈ) લક્ષ્મી

**જલ(-ળ)-જાત** વિ; ન. [સં.] જુઓ 'જલ-જ.'

**જલ(-ળ)-જાત્રા** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'જાત્રા.'] પુષ્ટિમાર્ગીય મંદિરોમાં જેઠ સુદિ પૂનમનો બહારના નવાણેથી જલ લાવવાનો ઉત્સવ, જલ-યાત્રા. (સંજ્ઞા.)

**જલ(-ળ)-જાંબવો** પું. [સં. जल-जम्बूक- > પ્રા. जंबूअ-] સમુદ્રફલ નામની વનસ્પતિ

**જલ(-ળ)-જીવી** વિ. [સં., પું.] પાણી ઉપર માત્ર જીવનારું. (૨) પાણીમાંનાં પ્રાણીઓની હિંસા કરી જીવનારું

**જલ-ઝીલણી** વિ, સ્ત્રી. [સં. + જુઓ. 'ઝીલવું[૧]' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર. + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઠાકોરજીને નદી-નવાણમાં જઈ નાહવાના ભાવની આષાઢ સુદિ અગિયારસની તિથિ. (સંજ્ઞા.)

**જલ(-ળ)-તરંગ** (-તરઙ્ગ)પું [સં.] પાણીનું મોજું. (૨) બાવીસ કચોળાં કે વાટકીઓમાં પાણી વધતું ઓછું નાખી સંગીતની ૨૨ શ્રુતિ ગોઠવી બંને હાથે બે ડાંડીઓથી વગાડવામાં આવતું વાદ્ય. (સંગીત.)

**જલતરંગ-ન્યાય** (-તરઙ્ગ) પું [સં.] પાણીથી મોજાં ઊભરાતાં દેખાતા છતાં પાણી અને મોજાં એકરૂપ છે એ પ્રકારનું ન્યાયક દૃષ્ટાંત

**જલતરંગી** (-તરઙ્ગી) વિ., પું. [સં.] જલતરંગ ઉપર વગાડ-નાર (કલાકાર). (સંગીત.) [મિથ્યા પ્રયત્ન

**જલ-તાડન** ન. [સં.] (લા.) પાણીમાં બાચકા ભરવા એ,

**જલ(-ળ)-તુલા** સ્ત્રી. [સં.] પાણીનું દબાણ અને સમતોલ-પણું બતાવનારું યંત્ર (ત્રાજવું), 'હાઇડ્રોસ્ટેટિક બૅલેન્સ'

**જલ-તુંબિકા** (-તુમ્બિકા) સ્ત્રી. [સં.] પાણીમાં તરવાનું તુંબડું

**જલતુંબિકા-ન્યાય** (-તુમ્બિકા-) પું. [સં.] છુપાવ્યું છુપાય નહિ તે પ્રકારનું જલ-તુંબિકાનું દૃષ્ટાંત

**જલ-તોરી** સ્ત્રી. એ નામની એક માછલી

**જલદ** વિ. [ફા. જલ્દ્] આકરું, ઉગ્ર, તેજ. (૨) સ્પર્શ થતાં ચમચમાટી ઉપજાવે તેવું [અત્યત ગંભીર

**જલદ-ગંભીર** (-ગમ્ભીર) વિ. [જુઓ 'જલદ' + સં.]

**જલ(-ળ)-દબાણ** ન. [સં. + જુઓ 'દબાણ.'] પાણીનું દબાણ, 'વૉટર-પ્રેસર' (પ. વિ.) [આરંભ

**જલદાગમ** પું. [સં. जलद (મેઘ) + आ-गम] વર્ષાઋતુનો

**જલ(-ળ)-દાન** ન. [સં.] શ્રાદ્ધ નિમિત્તે પીપળે તેમજ નવાણ-માં પાણી રેડવું એ, ઉદક-ક્રિયા

**જલ(-ળ)-દાહ** પું. [સં.] શબને પાણીમાં ડુબાડી દેવામાં આવે એ રીતે થતો નિકાલ

**જલ-દિવ્ય** ન [સં.] પાણીમાં ડૂબકી મરાવી અપરાધની પરીક્ષા કરવા માટેની એક જૂની રીત [ઉતાવળે

**જલદી** ક્રિ. વિ. [ફા. જલ્દી] એકદમ, તરત, ઝટ, તાકીદે,

**જલ(-ળ)-દીક્ષા** સ્ત્રી. [સં.] પાણી દ્વારા અપાતી ખ્રિસ્તી ધર્મની દીક્ષા, 'બૅપ્ટિઝમ'

**જલ-દીર્ઘિકા** સ્ત્રી. [સં.] પગથિયાંવાળી વાવ

**જલ(-ળ)-દુર્ગ** પું. [સં.] ચારે બાજુ પાણી વીંટળાયેલું હોય તેવી સુરક્ષા, પાણીરૂપ કિલ્લો

**જલ(-ળ)-દેવ** પું. [સં.] કોઈ નવાણ કરતી વેળા સ્થાપ-વામાં આવતા વરુણદેવ

**જલ(-ળ)-દેવતા** સ્ત્રી, પું [સં., સ્ત્રી.] પાણીમાં રહેલ મનાતો એનો આધ્યાત્મિક દેવ. (૨) સ્ત્રી. જળદેવી

**જલ(-ળ)-દેવી** સ્ત્રી. [સં.] પાણીમાં રહેલ મનાતી એની આધ્યાત્મિક દેવી, જલ-દેવતા

**જલ-દ્રવ્ય** ન. [સં.] પાંચ મહાભૂતોમાંનું પાણી એ દ્રવ્ય. (તર્ક.)

**જલ(-ળ)-દ્વાર** ન. [સં.] પાણી ચાલ્યું જવા માટે રાખેલું કે કરેલું બાકું (મકાન વગેરેની દીવાલોમાં, તેમ નહેરોની ચાવીના રૂપનું)

**જલ(-ળ)-ધર** પું. [સં.] મેઘ. (૨) સમુદ્ર. (૩) ન. (ગુ.) વાદળું

**જલ(-ળ)-ધારા** સ્ત્રી. [સં.] પાણીની ધારા, પાણીનો પ્રવાહ, પાણીની શેડ [દરિયો

**જલ(૦નિ)ધિ** પું. [સં.] પાણીના ભંડારરૂપ સાગર, સમુદ્ર,

**જલધિ-જલ** ન. [સં.] સાગરનું પાણી, સમુદ્ર જલ

**જલધિજા, -તનયા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જલ-જા.'

**જલધિ-તરંગ** (-તરઙ્ગ) પું [સં.] સાગરનું મોજું

**જલ(-ળ)-ધોધ** પું [સં. + જુઓ 'ધોધ.'] પાણીનો ઊંચેથી પડતો પ્રબળ પ્રવાહ

**જલન** ન. [સં.] બળતરા, દાઝ. (૨) (લા.) ક્રોધ, ગુસ્સો

**જલ(-ળ)-નિધિ** જુઓ 'જલધિ.' (૨) પાણીના સંઘરાનું સ્થાન, 'વૉટર-સ્ટોરેઇજ'

**જલ-નિમગ્ન** વિં. [સં.] પાણીમાં ડૂબી ગયેલું

**જલ-નિમજ્જન** ન. [સં.] પાણીમાં ડૂબકી મારવી એ, ડૂબકી

**જલ-નિર્ગમ** પું, -મન ન. [સં.] પાણીનો નિકાસ

**જલ(-ળ)-નીલિ, ૦કા** સ્ત્રી. [સં.] શેવાળ

**જલ(-ળ)-પતિ** પું. [સં.] વરુણદેવ. (૨) સમુદ્ર

**જલ(-ળ)-પથ** પું [સં.] જુઓ 'જલ-માર્ગ.'

**જલ(-ળ)-પાત્ર** ન. [સં.] પાણી રાખવાનું કે પીવાનું ઠામ (કોઠી હાંડો ગાગર માટલું ગોળો ગોળી કળશો પ્યાલો વગેરે)

**જલ(-ળ)-પાન** ન. [સં.] પાણી પીવું એ. (૨) [હિં.] સાધારણ નાસ્તો [વનસ્પતિ

**જલ-પીપળી** સ્ત્રી. [સં. जलपिप्पली] રતવેલિયો નામની

**જલ(-ળ)-પ્રદેશ** પું [સં.] પાણીની વિપુલતાવાળો ભૂભાગ

(ખાસ કરીને મીઠા પાણીનો)

**જલ-પ્રપા** સ્ત્રી. [સં.] પાણીનું પરબ

**જલ(-ળ)-પ્રપાત** પું [સં.] પાણીનો ધોધ

**જલ(-ળ)-પ્રલય** પું. [સં.] પાણીનાં પૂરોથી વેરાતો સર્વનાશ

**જલ(-ળ)-પ્રવાસ** પું. [સં.] મોટી નદી કે સમુદ્ર દ્વારા કરવામાં આવતી મુસાફરી [મોટી સરવાણી

**જલ(-ળ)-પ્રવાહ** પું. [સં.] પાણીનું વહેણ. (૨) પાણીની

**જલ(-ળ)-પ્રવેશ** પું. [સં.] પાણીમાં દાખલ થવું એ. (૨) પાણીમાં ડૂબી મરવું એ [પાણીવાળું

**જલ-પ્રાય** વિ. [સં.] જ્યાં ઠેર ઠેર પાણી હોય તેવું, પુષ્કળ

**જલ-પ્રાંત** (-પ્રાન્ત) પું. [સં.] પાણીનો કાંઠો, આરો

**જલ-બહુલ** વિ. [સં.] જુઓ 'જલ-પ્રાય.'

**જલ(-ળ) બંધ** (-બન્ધ) પું. [સં.] નદીનાળામાં આવતું પાણી રોકવા કરવામાં આવતી દીવાલ

**જલ(-ળ)-બંબાકાર** (-બમ્બાકાર) વિ. [સં. + જુઓ 'બંબાકાર.] જુઓ 'જુઓ 'જલ-જલ-બંબાકાર.'

**જલ(-ળ)-બિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [સં., પું.] પાણીનું ટીપું, ફોરું

**જલ-બ્રાહ્મી** સ્ત્રી. [સં.] હેલંચ નામનું એક બંગાળી શાક (વનસ્પતિ)

**જલ(-ળ)-ભંડાર** (ભણ્ડાર) પું. [સં. + જુઓ 'ભંડાર.'] પાણીનો વિપુલ જથ્થો (પૃથ્વીના પેટાળમાંનો). (૨) સમુદ્ર

**જલ-ભેદન** ન. [સં.] કોઈ પણ રાસાયણિક પદાર્થનું પાણીથી થતું ભેદન, 'હાઇડ્રોલિસિસ'

**જલ(-ળ)-મય** વિ., [સં.] પાણી જેના ઉપર ફરી વળેલું હોય તેવું

**જલ(-ળ)-મંદિર** (-મન્દિર) ન. [સં.] પાણીનાં તળાવ સરોવર વગેરેના કોઈ ભાગમાં ફરતે પાણી રહેલું હોય તેવું મકાન

**જલ-માપક યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] પાણીના વપરાશનો જથ્થો બતાવનારું યંત્ર, પાણી-માપક, 'વૉટર-મીટર'

**જલ(-ળ)-માર્ગ** પું. [સં.] નદી સમુદ્ર વગેરેમાંથી નૌકા વગેરે દ્વારા જવાનો રસ્તો, જલ-પથ. (૨) નહેર, નાળું. (૩) મોરી, નીક, 'ગટર'

**જલ(-ળ)-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] રેંટ. (૨) 'પમ્પ.' (૩) ફુવારો. (૪) પાણીના વહેણના દબાણથી ચાલતું યંત્ર. (૫) કમ્પ-યંત્ર. (વૈદક.) [સમુદ્ર દ્વારા થતો પ્રવાસ

**જલ(-ળ)-યાત્રા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જલ-જાત્રા.' (૨) સમુદ્ર-યાન,

**જલ(-ળ)-યાન** ન. [સં.] હોડી વહાણ મછવા લૉંચ આગબોટ ડૂબ-નૌકાઓ વગેરે વાહન

**જલ(-ળ)-યુદ્ધ** ન. [સં.] વહાણ વગેરે વાહનોમાં રહી મોટી નદીઓ કે સમુદ્રમાં કરવામાં આવતી લડાઈ

**જલ(-ળ)-રાશિ** પું. [સં.] પાણીનો વિપુલ જથ્થો. (૨) સમુદ્ર, સાગર. (૩) સ્ત્રી. (ગુ.) બાર રાશિઓમાંની કર્ક વૃશ્ચિક ને મીન રાશિઓ. (જ્યો.)

**જલ-રુહ** ન. [સં.] કમળ

**જલ(-ળ)-રૂપ** વિ. [સં.] પાણીના સ્વરૂપમાં રહેલું જલાત્મક

**જલ(-ળ)-લહરી** સ્ત્રી. [સં.] પાણીનું આછું મોજું, મંદ તરંગ

**જલ(-ળ)-વર્ષા** સ્ત્રી. [સં.] પાણી વરસવાની ક્રિયા, વરસાદ

**જલ-વંતું** (-વન્તું) વિ. [સં. + સં. वत् > પ્રા. वंत + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] પાણીવાળું

**જલ(-ળ)-વાદ્ય** ન. [સં.] જલ-તરંગ પ્રકારનું વાજું

**જલ-વાયુ**[1] પું. [સં.] પાણી ઉત્પન્ન કરનારો વાયુ, 'હાઇડ્રોજન'

**જલ(-ળ)-વાયુ**[2] ન., બ. વ. [સં.] હવાપાણી, આબોહવા

**જલ(-ળ)-વાસ** પું. [સં.] પાણીમાં જઈ રહેવાનું (જલ-મંદિરમાં). (૨) જળ-સમાધિ (પાણીમાં ડૂબી મરવું એ)

**જલ-વાહક** વિ. [સં.] પાણીને પોતાને પોતામાં યા પોતા ઉપર વહાવી જનાર [વગેરે).

**જલવાહિની** વિ. સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જલવાહક' ('નળી

**જલ-વિજ્ઞાન** ન., **જલ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] પાણીના સ્વરૂપ વગેરે વિશેનો ખ્યાલ આપતી વિદ્યા, જલ-શાસ્ત્ર

**જલ(-ળ)-વિદ્યુત** સ્ત્રી. [સં. °विद्युत्] પાણીના ધોધ વગેરેથી ઉત્પન્ન કરવામાં આવતી વીજળી

**જલ-વિશ્લેષણ** ન. -ણા સ્ત્રી. [સં.] પાણીમાં રહેલાં દ્રવ્યોનું પૃથક્કરણ, 'હાઇડ્રોલીસિસ' (ન. મૂ. શા.)

**જલ(-ળ)-વિહાર** પું. [સં.] સરોવર સમુદ્ર વગેરેમાં સ્નાનનો લેવામાં આવતો આનંદ. (૨) નૌકા-વિહાર [વિદ્યુત.'

**જલ(-ળ)-વીજળી** સ્ત્રી. [સં + જુઓ 'વીજળી.'] જુઓ 'જલ-

**જલ(-ળ)વું** અ. ક્રિ. [સં. ज्वल् > પ્રા. जल તત્સમ; હિં.] સળગવું, બળવું, (૨) (લા.) ક્રોધ અદેખાઈ વગેરેથી મનમાં બળવું. જલા(-ળા)વવું પ્રે., સ. ક્રિ. [થતો વધારો

**જલ(-ળ)-વૃદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] પાણીનું વધતું જવું એ, પાણીનો

**જલ-વેતસ** ન. [સં.] નેતર. (૨) બરુ [મટાડવાની વિદ્યા

**જલ(-ળ)-વૈદ્યક** ન. [સં.] માત્ર પાણીના પ્રયોગથી રોગ

**જલ-વ્યાલ** પું. [સં.] પાણીમાં થતો સાપ

**જલ(-ળ)-શય્યા** સ્ત્રી. [સં.] પાણીરૂપી પથારી

**જલ(-ળ)-શાયી** વિ., પું. [સં., પું.] (પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે સમુદ્રના પાણી ઉપર સૂતેલા) ભગવાન વિષ્ણુ

**જલ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] જુઓ 'જલ-વિજ્ઞાન.'

**જલ-શી(-સી)કર** ન. [સં.] પાણીનું ફોરું, ફરફર

**જલ-શૈલ** પું. [સં.] પાણીની અંદર ડુબાઉ રહેલો પહાડ કે ડુંગર (ખાસ કરીને સાગરમાં અનેક છે.)

**જલ(-ળ)-શોષક** વિ. [સં.] પાણી ચૂસી લેનારું (યંત્ર વગેરે)

**જલ(-ળ)-શોષણ** ન. [સં.] ન. પાણી ચુસાવાની ક્રિયા

**જલ(-ળ)-સમાધિ** સ્ત્રી. [સં., પું.] પાણીમાં પ્રવેશ કરી કે ડૂબીને કરવામાં આવતો પ્રાણત્યાગ

**જલ(-ળ)-સર્પ** પું. [સં.] જુઓ 'જલ-વ્યાલ.'

**જલ(-ળ)-સંકટ** (-સઙ્કટ) ન. [સં.] પાણીની રેલ વગેરે દ્વારા આવી પડતી આપત્તિ

**જલ(-ળ)-સંગ્રહ** (-સઙ્ગ્રહ), **જલ(-ળ)-સંચય** (-સઞ્ચય) પું. [સં.] પાણીનો સંઘરો, 'વૉટર-સ્ટોરેઇજ'

**જલ-સંસ્કાર** (-સંસ્કાર) પું. [સં.] પાણીથી કરવામાં આવતી શુદ્ધિ. (૨) જુઓ 'જલ-દીક્ષા.'

**જલ(-ળ)-સંપત્તિ** (-સમ્પત્તિ) સ્ત્રી. [સં.] પાણીના સંગ્રહરૂપે રહેલી વિપુલતા, 'વૉટર-રિસોર્સિઝ'

**જલસા-પાણી** ન., બ. વ. [જુઓ 'જલસો' + 'પાણી.'] નાસ્તો-પાણી, ખાણીપીણી. (૨) (લા.) આનંદ ઉત્સવ, મોજ-મજા [પાણીનો છંટકાવ

**જલ(-ળ)-સિંચન** (-સિઞ્ચન), **જલ-(-ળ)-સેચન** ન. [સં.]

**જલ(-ળ)-સેના** સ્ત્રી. **જલ(-ળ)-સૈન્ય** ન. [સં.] દરિયાઈ લશ્કર, નૌકા-સૈન્ય, 'નેવી'

**જલસો** પું. [અર. જહ્લસહ્] ગાનતાનનો મેળાવડો. (૨) (લા.) આનંદ-ઉત્સવ માટે એકઠા થવું એ, આનંદ-ઉત્સવ

**જલ(-ળ)-સ્તંભ** (-સ્તમ્ભ) પું. [સં.] સમુદ્રના પાણીનો વંટોળના પ્રકારનો ઊભો થાંભલો

**જલ-સ્થ** વિ. [સં.] પાણીમાં રહેનારું

**જલ(-ળ)-સ્થાન** ન. [સં.] પાણીનું ઠેકાણું, નવાણ, જળાશય

**જલ-સ્થિત** વિ. [સં.] જુઓ 'જલસ્થ.'

**જલ-સ્થિતિશાસ્ત્ર** ન. [સં.] પાણીનું દબાણ તેમજ સમતોલ-પણું બતાવનારું શાસ્ત્ર, 'હાઇડ્રો-સ્ટૅટિક્સ'

**જલ(-ળ)-સ્નાન** ન. [સં.] પાણીથી નાહવાની ક્રિયા

**જલ(-ળ)-હસ્તી** પું. [સં.] સમુદ્રમાં રહેનારું હાથી જેવા મોટા શરીરનું એક પ્રાણી

**જલ-હરણ** ન. [સં.] પદાર્થમાંથી ભેજ ઉડાડી દેવાની ક્રિયા, 'ડિ-હાઇડ્રેશન' (ર. વિ.)

**જલ-હારક** વિ. [સં.] પદાર્થમાંથી ભેજ હરી લેનારું, 'ડિ-હાઇડ્રેટર' [જુઓ 'જલોદર.'

**જલં(-ળં)દ(-ધ)ર** (જલ(-ળ)ન્દ(-ન્ધ)ર) ન. [સં. जलोदर]

**જલા(-ળા)ઉ** વિ. [જુઓ 'જલ(-ળ)વું' + ગુ. 'આઉ' કૃ.પ્ર., હિં.] બાળવામાં કામ લાગે તેવું (લાકડાં વગેરે), 'ફ્યુઅલ.' (૨) તરત સળગી ઊઠે તેવું, જવાળાગ્રાહી, 'કૉમ્બસ્ટિબલ'

**જલા(-ળા)ખુ** ન. [સં. जलाख-પાણી] પાણીમાં રહેનારું એક પ્રાણી ['વૉટર-સ્ટોરેઇજ,' 'રિઝર્વૉયર'

**જલા(ળા)ગાર** ન. [સં. जल + अगार] પાણીનું સ્થાન, ટાંકી'

**જલાત્મક** વિ. [સં. जल + आत्मन् + क] જુઓ 'જલ-રૂપ.,

**જલા(-ળા)ધારી** સ્ત્રી. [સં. जल + आधार + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય] શિવલિંગની યોનિના આકારની બેસણી

**જલાધિવાસન** ન. [સં. जल + अधि-वासन] મૂર્તિને પાણીથી સ્નાન કરાવવું એ, જલાભ્યંગ

**જલાન્વિત** વિ. [સં. जल + अन्वित] પાણીવાળું

**જલા(-ળા)ભાસ** પું [સં. जल + आ-भास] પાણીનો આભાસ, મૃગજળ

**જલાભિષિંચન** (-ષિઞ્ચન) ન. [સં. जल + अभि-षिञ्चन], **જલાભિષેક** પું. [સં. जल + अभि-षेक] જુઓ 'જલાધિવાસન.'

**જલાભેદ્ય** વિ. [સં. जल + अ-भेद्य] પાણી જેને ભેદી ન શકે તેવું, 'વૉટર-પ્રૂફ', 'વૉટર-ટાઇટ' ['જલાધિવાસન.'

**જલાભ્યંગ** (જલાભ્યઙ્ગ) ન. [સં.] जल + अभ्यङ्ग] જુઓ

**જલાર્દ્ર** વિ. [સં. जल + आर्द्र] પાણીથી ભીનું થયેલું

**જલાલ** વિ. [અર.] ઝગમગતું, પ્રકાશતું

**જલાલી¹** સ્ત્રી. [અર ] ઝગમગાટ, પ્રકાશ, રોશની. (૨) (લા.) ભપકો, ઠાઠ-માઠ

**જલાલી²** વિ. ['જલાલુદ્દીન' દ્વારા 'જલાલ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જલાલુદ્દીન (અકબરશાહ) શહેન-શાહીને લગતું ('જલાલી રૂપિયો'). (૨) કોઈ જલાલુદ્દીન નામના મુસ્લિમ બુખારી સંતને લગતું ('જલાલી સંપ્રદાય')

**જલા(-ળા)વરણ** ન. [સં. जल + आ-वरण] પ્રાણીના રૂપમાં રહેલું ઢાંકણ, 'હાઇડ્રો-સ્ફિયર'

**જલાવર્ત** પું. [સં. जल + आ-वर्त] પાણીના પ્રવાહમાં પડતો ઘૂમરો-ભમરો-વમળ

**જલા(-ળા)વવું** જુઓ 'જલવું'માં.

**જલાવાસ** પું. [સં. जल + आ-वास] જુઓ 'જલ-મંદિર.'

**જલા(-ળા)શય** ન. [સં. जल + आ-शय] પું.] પાણી સંગ્રહાઈ ને રહેલું હોય તેવું સ્થાન, વાવ-કૂવો-કુંડ-હોજ-તળાવ, 'રિ-ઝર્વૉયર' (હ. ગં. શા.)

**જલાં(-ળાં)જલિ(-ળિ)** (જલા(-ળા)ઞ્જલિ,-ળિ) સ્ત્રી. [સં. जल + अञ्जलि પું.] પાણીનો ખોબો. (૨) (લા.) પિતૃઓને ઉદ્દેશી ખોબાથી આપવામાં આવતું પાણી

**જલીય** વિ. [સં.] પાણીને લગતું, પાણીનું. (૨) ભેજવાળું

**જલુ(-લૂ,-લો)કા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જળો.'

**જલેબી** સ્ત્રી. [અર. 'જલબ્'-વેપાર દ્વારા] (લા.) (પરસૂદીના લોટનો આથો લાવી પ્રવાહીને કાણાંવાળા વાસણ દ્વારા ઘીમાં પાડી પરિપક્વ થતાં એ ગૂંછળાઓને ચાસણીમાં નાખી કરવામાં આવતી) એક મીઠાઈ. [૦અંબોડો (-અમ્બોડો), ૦ચોટલો (રૂ. પ્ર.) જલેબીના આકારનો અંબોડો]

**જલે-રુહ** ન. [સં.] જુઓ 'જલ-રુહ.'

**જલેરી** સ્ત્રી. નર્મદા નદીની એક પ્રકારની થતી પરિક્રમા

**જલોકા** જુઓ 'જલુકા'-'જળો.' [એક રોગ

**જલો(-ળો)દર** ન. [સ जल + उदर] પેટમાં પાણી ભરાવાનો

**જલો(-ળો)પચાર** પું. [સં. जल + उप-चार] જુઓ 'જલ-ચિકિત્સા.'

**જલો(-ળો)યું¹** ન. [જુઓ 'જળો' દ્વારા ] બગીચાના પાકને નુકસાન કરનારું જળો જેવું એક જીવડું

**જલો(-ળો)યું²** ન. પાટિયાંની સાંધ પૂરવા માટે વપરાતી લાકડાની કે પતરાની ચીપ [જતું ચાઠું

**જલો(-ળો)યું³** ન. જખમ રુઝાયા પછી એ સ્થાને રહી

**જલોર્મિ** સ્ત્રી. [સં. जल + ऊर्मि પું., સ્ત્રી.] જુઓ 'જલ-લહરી.'

**જલૌષધિ** સ્ત્રી. [સં. जल + ओषधि] પાણીમાં ઊગતી વનસ્પતિ

**જલ્દ** વિ. [અર.] જુઓ 'જલદ.'

**જલ્પ** પું. [સં.] કહેવું એ, કથન. (૨) પરપક્ષ-ખંડન અને સ્વપક્ષ-મંડનની દૃષ્ટિએ કરવામાં આવતો વાદ, 'આર્ગ્યુમે-ન્ટેશન' (શા. વિ.) (તર્ક.). (૩) (લા.) બડબડાટ, બકવાદ, લવારો

**જલ્પક** વિ. [સં.] બોલ બોલ કરનારું

**જલ્પન** ન. [સં.] જુઓ 'જલ્પ(૧)(૩).'

**જલ્પ-વાદ** પું. [સં.] જુઓ 'જલ્પ(૨).'

**જલ્પવું** અ. ક્રિ. [સં. તત્સમ] (લા.) બોલ બોલ કરવું, બકવાટ કરવો, લવારો કરવો [(૨) ખાટકી

**જલ્લાદ** પું. [અર.] (બીજાનો) શિરચ્છેદ કરનાર માણસ.

**જલ્લાદ-ગીરી** સ્ત્રી. [અર. 'જલ્લાદ્' + ફા.], **જલ્લાદી** સ્ત્રી. [અર.] શિરચ્છેદ કરવાનું કામ (૨) ખાટકીનો ધંધો

**જવ¹** પું. [સં.] ગતિ, વેગ, ત્વરા-ઝડપ

**જવ²** પું. [સં. यव] ઘઉંના જેવું એક ધાન્ય. (૨) જવના વજનનું એક માપ. (૩) હાથ-પગની આંગળીઓમાં જવના આકારનું તે તે ચિહ્ન. [૦તલ મૂકવા (રૂ. પ્ર.) શ્રાદ્ધ સરાવવું. ૦ લાવવા (રૂ. પ્ર.) મરણને લગતી તૈયારી કરવી.

૦તલ હોમવા (રૂ. પ્ર.) લગ્ન કરવાં. (ર) શ્રાદ્ધ કરવું]

**જવ$^{3}$** ક્રિ. વિ. [સં. यदा > અપ જઉ, હિં. 'જબ.'] જ્યારે. (પદ્યમાં.)

**જવઈ** (જવૈ) પું. કલમ કરવાના પ્રકારની ખજુરની એક જાત (પીળાશ પડતી જરા ભરાઉ અને મજબૂત, લાલ રંગની પાતળી અને તકલાદી), જવાઈ

**જવ-કાજળી** સ્ત્રી. હિંદુઓમાં પરણેલી સ્ત્રીઓએ શ્રાવણ સુદિ બીજને દિવસે કરવાનું એક વ્રત

**જવ-ખાર** પું. [જુઓ 'જવ$^{2}$' + 'ખાર.'] જવનાં પાંદડાંને બાળી પાણીમાં નાખેલી એની રાખમાંથી મેળવવામાં આવતો ઔષધોપયોગી ક્ષાર, યવ-ક્ષાર

**જવ-તલ** પું., બ. વ. [જુઓ 'જવ$^{2}$' + સં.] હિંદુઓમાં લગ્ન-વિધિ સમયે હોમ માટે ઉપયોગમાં આવતા જવ અને તલ. [રૂ. પ્ર. જુઓ 'જવ$^{2}$'માં.]

**જવતલિયો** પું. [જુઓ 'જવ-તલ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (હિંદુઓમાં લગ્ન પ્રસંગે વરકન્યાના હાથમાં જવતલ આપનારો) કન્યાનો ભાઈ

**જવનિકા, જવની** સ્ત્રી. [સં.] પડદો, અંતરપટ, ટેરો. (ર) હૃદયનું નીચેનું ખાનું (બેમાંનું દરેક, પડદાના રૂપનું)

**જવર** (-રચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'જવું' દ્વારા.] જવું એ, જાવરો, ગમન ('જવર-અવર'-'અવર-જવર'માં જ પ્રયોગ)

**જવર-અવર** (જવરચ-અવરચ) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'આવવું' દ્વારા.] વારંવાર જવું આવવું એ, આવરો-જાવરો, અવર-જવર, આવ-જા

**જવલાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'જવલું.'] બળદ-ગાડીમાં ઊધ ઉપર જવના આકારનાં જડવામાં આવતાં લોખંડ કે પિત્તળનાં ફૂદડાં

**જવલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જવલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જવના આકારની નાની નાની શંખલી. (ર) જવના આકારનું સ્ત્રીઓનું એક ઘરેણું

**જવલું** ન. [જુઓ 'જવ$^{2}$' + ગુ. 'લું' ત. પ્ર.] જવનું પાણી

**જવલો** પું. [જુઓ 'જવલું.'] જવના આકારની જરા મોટી શંખલી. (ર) જવના આકારનો સોના વગેરેનો મણકો, નાનો પોટલિયો

**જવલ્લું** વિ. વિરલ (વપરાશમાં નથી.)

**જવલ્લે, ૦જ** ક્રિ. વિ. [+ ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર. + જુઓ 'જ.$^{2}$'] ક્વચિત્, ભાગ્યેજ, કદાચ, કદીક

**જવવું** અ. ક્રિ. [સં. यु-જોડાવું દ્વારા] (ફૂલ નીચે) ફળનું બેસવું, ફળ જામવું, (ર) (લા.) (ફળમાં) જીવાત પડવી

**જવાશીર** પું. [ફા. જાવ્શીર] એ નામનો એક છોડ. (ર) એ કે એના જેવા છોડમાંથી નીકળતો ધૂપને લાયક ગૂંદર (યહૂદીઓ આનો ધર્મકાર્યોમાં ઉપયોગ કરે છે.)

**જવળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. મોજું, વેળ, તરંગ

**જવાઈ** જુઓ 'જવઈ.'

**જવાદ,-દિયો** પું. [+ ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] એ નામની ઘોડાની એક જાત, જબાદ

**જ(-જુ)વાન** વિ. [ફા. જવાન્, સં. युवन् > ૫. વિ. युवा સાથે સંબંધ] તરુણ અવસ્થામાં આવેલું. (ર) પું. જુવાન સિપાઈ કે સૈનિક

**જ(-જુ)વાન-જોધ** પું. [+ જુઓ 'જોધ.'] જુવાન યોદ્ધો, નવ-જવાન સૈનિક. (ર) (લા.) ભર-જુવાન યુવક

**જ(-જુ)વાન-પટ્ટો(-ઠ્ઠો)** પું. [+જુઓ 'પટ્ટો(-ઠ્ઠો.)'] મજબૂત બાંધાનો જુવાન માણસ (કાંઈક તિરસ્કારમાં)

**જ(-જુ)વાની** સ્ત્રી. [ફા. જવાની] જુવાન ઉંમર. [**૦નું જોર** (રૂ. પ્ર.) મસ્તી, તોર, ઉદ્ધતાઈ. **૦ ફૂટવી** (રૂ. પ્ર.) શરીરમાં યૌવન દેખાવું]

**જવાબ** પું. [અર.] પ્રશ્નનો ખુલાસો, ઉત્તર. [**૦ આપવા જવું** (રૂ. પ્ર.) મરણ આવવું. **૦ આપવો** (રૂ. પ્ર.) (અદાલતમાં) સાક્ષી પૂરવી. (ર) સામું બોલવું (કાંઈક તોછડાઈથી). **૦ ખાઈ જવો** (રૂ. પ્ર.) જવાબ આપવાનું ટાળવું. **૦ મા(-માં)ગવો** (રૂ.પ્ર.) ખુલાસો પૂછવો. **૦ લેવો** (રૂ. પ્ર) સાક્ષી લેવી]

**જવાબ-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] જવાબ દેવાની ફરજવાળું, જોખમેદાર, 'રિસ્પોન્સિબલ,' 'લાયેબલ'

**જવાબદારી** સ્ત્રી. [+ ફા.] જવાબ દેવાની ફરજ, જોખમેદારી, 'રિસ્પોન્સિબિલિટી,' 'લાયેબિલિટી.' (ર) બાંયધરી, 'અન્ડર-ટેઇકિંગ'

**જવાબ-સવાલ** પું., બ. વ. [અર.] પ્રશ્ન અને ઉત્તર

**જવાબી** વિ. [અર.] જેનો જવાબ લેવાનો હોય તેવું (સંદેશો વગેરે). (ર) જવાબ માટે જેના પૈસા ભરી દીધા હોય તેવું (પોસ્ટકાર્ડ તાર વગેરે). (૩) સ્વીકારાયા પછી જેનાં નાણાં મળે તેવું (હૂંડી વગેરે)

**જવારણ** ન. [જુઓ 'જવારવું$^{2}$' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] (દૂધમાં દહીં બનાવવા નાખવામાં આવતું) મેળવણ, આખરણ

**જવારવું$^{1}$** સ. ક્રિ. [જુઓ 'જવારા,'-ના. ધા.] (લા.) દેવી વગેરેનાં નૈવેદ્ય કરવાં. **જવારાવું$^{1}$** કર્મણિ., ક્રિ. **જવારાવવું$^{1}$** પ્રે., સ. ક્રિ.

**જવારવું$^{2}$** સ. ક્રિ. (ખટાશ નાખી દહીં બનાવવા દૂધ) મેળવવું, આખરવું. **જવારાવું$^{2}$** કર્મણિ., ક્રિ. **જવારાવવું$^{2}$** પ્રે., સ. ક્રિ.

**જવારા** પું., બ. વ. [સં. यव દ્વારા પ્રા. जववारअ-]- જવના અંકુર. (ર) (લા.) ઘઉં વગેરેનાં બિયાંના અંકુર. [**૦ વાવવા** (રૂ. પ્ર.) કોઈ પણ માંગલિક પ્રસંગે નાનાં કૂંડાંમાં ઘઉં વગેરેનાં બિયાં ચોપવાં]

**જવારાવવું$^{1-2}$, જવારાવું$^{1-2}$** જુઓ 'જવારવું$^{1-2}$'માં.

**જવારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જવારો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] તારવાળાં વાજિંત્રોમાં ષડ્જનો તાર. (ર) તંતુવાદ્યોમાં તારોની નીચે રાખવામાં આવતી લાકડાની ઠેસી કે ટુકડી

**જવાવું** જુઓ 'જવું'માં.

**જવાસી** સ્ત્રી., **જવાસો** પું. [સં. यवासक- > પ્રા. जवासअ- પું.+ગુ 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] ખેતરો વગેરેમાં ઉનાળામાં થતી એક કાંટાવાળી વનસ્પતિ (જે વરસાદ પડતાં સુકાઈ જાય છે.)

**જવાહ(-હિ)ર** ન. [અર. જવ્હર્] હીરા મોતી વગેરે કિંમતી ચીજ – તે તે નંગ, ઝવેરાત

**જવાહ(-હિ)ર-ખાનું** ન. [+ જુઓ 'ખાનું.'] ઝવેરાત રાખવાનું સ્થાન

**જવાળી$^{1}$** સ્ત્રી. [જુઓ 'જવ$^{2}$' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) અંગૂઠા ઉપરની જવના આકારની નિશાની

**જવાળી[2]** સ્ત્રી. [સં. यवावलिका > પ્રા. जवालिआ] (લા.) સોનાના જવના આકારના મણકાઓની કંઠમાં પહેરવાની એક જાતની માળા

**જવાં-મર્દ** પું. [ફા.] જુવાન બહાદુર માણસ, વીર જુવાન. (૨) (લા.) ઉદાર દિલવાળો માણસ

**જવાંમર્દી** સ્ત્રી. [ફા.] બહાદુરી. (૨) (લા.) ઉદારતા

**જવિયું** ન. [જુઓ 'જવ[2]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જવને ભરડી બનાવવામાં આવતી લાપસી, જવની લાપસી

**જવિષ્ઠ** વિ. [સં.] વેગીલું

**જવું** અ. ક્રિ. [સં. या > जा; ગુ. 'જા' અંગ સૌ.માં મર્યાદિત] ગતિ કરવી, પગથી ખસતા ચાલવું. (૨) પસાર થવું, વીતવું. (૩) ઓછું થવું, ઘટવું. (૪) (લા.) મરી જવું. (૫) ચોક્કસાઈ કે ચાલુ થવાના ભાવનું સહાયકારી. જઉં (-જૌં) — જાઉં, જઇયે- જઈ એ (જૈયે), જા-જાય, જાઓ (જાવ); જાય, જા, જાઓ (જાવ); જજે, જજો; જઈશ (જૈશ), જઇ(-ઈ)શું (જૈશું)-જશું, જશે, જશો; જાત; જઈ (જૈ), જતું, જનાર, —રું; ભૂ. કા.માં રૂપ નથી, એને બદલે સં. गत દ્વારા 'ગયું' 'ગયેલ,-લું' ભૂ. કૃ. તરીકે અને કાળનાં રૂપો તરીકે). [**જઈ ચડ(-ઢ)વું** (જૈ-) (રૂ. પ્ર.) ઓચિંતું જવું. (૨) ભાઠે ભરાઈ જવું. **જઈ મળવું** (જૈ-) (રૂ. પ્ર.) સામાના પક્ષમાં ભળવું. **જતું આવતું થવું** (રૂ. પ્ર.) પરિચયમાં આવ્યા કરવું. **જતું કરવું** (રૂ. પ્ર.) દરકાર ન કરવી, ઉપેક્ષા કરવી. **જતું રહેવું** (-રૅ:વું) (રૂ. પ્ર.) ત્યાગ કરી જવું. **જતે દહાડે** (-દા:ડે) (રૂ. પ્ર.) ભવિષ્યમાં. **-વા બેસવું** (-બૅસવું) (રૂ. પ્ર.) ગુમાવતા થવું. (૨) મરણ નજીક પહોંચવું. **-વાનું** (રૂ. પ્ર.) નુકસાન થવા પાત્ર]

**જવેરા** પું., બ. વ [સં. यव દ્વારા પ્રા. जवयरअ-] જુઓ 'જવારા.'

**જવો** પું. [સં. यवक- > પ્રા. जवअ-] (લા.) બેન્ડે વગાડવાનું જવની આકૃતિનું હાડકા કે એવા કોઈ પદાર્થનું સાધન

**જશ** જુઓ 'જસ.'

**જશ(-સ)ન** પું. [ફા. જશ્ન્; પારસી. સં. यज्ञનું ઈરાની ઉચ્ચારણ] (પારસીઓમાંનો પ્રત્યેક) ઉત્સવ

**જશ-નામી** જુઓ 'જસ-નામી.'

**જશ-ભાગી** જુઓ 'જસ-ભાગી.'

**જશ-રેખા** જુઓ 'જસ-રેખા.'

**જશ-વંત** (-વન્ત) જુઓ 'જસ-વંત.'

**જશિયું** જુઓ 'જસિયું.'

**જશું[1]** જુઓ 'જસું.'

**જશું[2]** ક્રિ. [જુઓ 'જવું'] જુઓ 'જવું'માં 'જઇશું.'

**જશોદા** જુઓ 'જસોદા.'

**જસ(-શ)** પું. [સં. यशस् > પ્રા. जस ન.પ્રા. તત્સમ; પછી સં.ના સાદશ્યે તાલવ્ય પણ] યશ, કીર્તિ, આબરૂ. [**૦ને બદલે જૂતિયાં** (રૂ. પ્ર.) કદરને બદલે તિરસ્કાર. **૦ ગાવા** (રૂ. પ્ર.) ગુણનાં વખાણ કરવાં. **૦ના થવા** (રૂ. પ્ર.) કીર્તિ મળે તેવો યોગ થવો. (૨) ફતેહ મળવી. **૦ મળવો** (રૂ. પ્ર.) વિજય મળવો. (૨) સફળતા મળવી] [નથી લાગતો)

**જસત** ન. [દે. પ્રા. जसद] એ નામની એક ધાતુ (જેને કાટ

**જસતા** પું., બ. વ. ડાઘા

**જસન** જુઓ 'જશન.'

**જસ(-શ)-નામી** વિ. + જુઓ 'નામી.' કીર્તિ મેળવવાનું ભાગ્ય ધરાવનારું, જસ-રેખાવાળું

**જસ(-શ)-ભાગી** વિ. [ + સં., પું.] યશોભાગી, ભાગ્યશાળી

**જસ(-શ)-રેખા** સ્ત્રી. [ + સં.] હથેળીમાં યશનો નિર્દેશ કરતી રેખા. [૦ હોવી (રૂ. પ્ર.) જસનામી થવું]

**જસ(-શ)-વંત** (-વન્ત) વિ. [ + સં. °वत् > પ્રા. °वंत; પ્રા. जसवंत પણ] યશવાળું, કીર્તિવાળું ['જસ-ભાગી.'

**જસિ(-શિ)યું** વિ. [જુઓ 'જસ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ

**જસો(-શો)દા** સ્ત્રી. [સં. यशोदा, અર્વા. તદ્ભવ; સં. ના સાદશ્યે તાલવ્ય 'શ' પણ], **જસોમતી** સ્ત્રી. [સં. यशोमती અર્વા., તદ્ભવ] શ્રીકૃષ્ણ વાસુદેવની પાલક માતા, યશોદા, યશોમતી. (સંજ્ઞા.) [(પદ્યમાં.)

**જસું(-શું)[1]** વિ. [સં. यादृशकम् > અપ. जइसउं] જેવું.

**જસ્ટિસ** પું. [અં.] ન્યાયાધિકારી, ન્યાયમૂર્તિ, ન્યાયાધીશ, 'જજ.' (૨) પું. [અં.] ન્યાયની અદાલતનો ફેંસલો, ન્યાય

**જસ્ટિસ ઑફ ધ પીસ** વિ., પું. [અં.] અંગ્રેજી રાજ્ય વખતનો માનાર્હ ન્યાયાધીશનો હોદ્દો, 'જે. પી.'

**જસ્માઇન** ન. [અં.] જાઈ ચમેલી મોગરો વગેરે પ્રકારની ફૂલ-જાતિ [કરનારી લક્ષણાવૃત્તિ. (કાવ્ય.)

**જહતી, જહત્સ્વાર્થા** વિ., સ્ત્રી. [સં.] વાચ્યાર્થનો ત્યાગ

**જહદજહત્સ્વાર્થા** વિ., સ્ત્રી. [સં.], **જહદજહલ્લક્ષણા** સ્ત્રી. [સં. जहदजहत् + लक्षणा, સંધિથી] વાચ્યાર્થનો અંશ રહેવા પામ્યો હોય તેવી લક્ષણાવૃત્તિ. (કાવ્ય.)

**જહન્નમ** ન. [ફા.] નરક, દોજખ. [**૦માં જવું** (રૂ. પ્ર.) (ગાળ તરીકે) ઉપેક્ષા કરવી]

**જહન્નમી** વિ. [ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] નરકનું અધિકારી

**જહલ્લક્ષણા** સ્ત્રી. [સં. जहत्+लक्षणा, સંધિથી] જુઓ 'જહત્સ્વાર્થા' – 'જહતી.' (કાવ્ય.)

**જહાજ** ન. [અર. જહાઝ્] વહાણ

**જહાજ-વાડો** પું. [ + જુઓ 'વાડો.'] વહાણો સ્ટીમરો વગેરેને ઊભા રહેવા બાંધેલો જલ-ભાગ, 'શિપ-યાર્ડ'

**જહાજી** વિ [ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જહાજ ચલાવનાર, વહાણવટી, નાખુદો. (૨) વહાણને લગતું, 'કાર્ગો'

**જહાન** સ્ત્રી. [ફા.] જુઓ 'જહાં.'

**જહાનમ** જુઓ 'જહન્નમ.'

**જહાલ** વિ. [અર. 'જાહિલ્'નું બ. વ. 'જુહ્હાલ્'] લાંબો વિચાર ન કરનારું, ઉતાવળે નિર્ણય લેનારું. (૨) (લા.) અજ્ઞાની. [**૦ પક્ષ** (રૂ. પ્ર.) ઉદ્દામવાદી પક્ષ, ડાબેરી પક્ષ]

**જહાં[1]** ક્રિ. વિ. [સં. यस्मात् > અપ. जहां પાં. વિ. માંથી સા. વિ. નો અર્થ] જ્યાં. (પદ્યમાં.)

**જહાં[2]** સ્ત્રી [ફા. જહાન્] દુનિયા, વિશ્વ, જગત, આલમ

**જહાંગીર** વિ. [ફા.] દુનિયા ઉપર વિજય મેળવનાર, ચક્રવર્તી. (૨) મુઘલ શહેનશાહ અકબરનો પુત્ર સલીમ (શહેનશાહ થતાં 'જહાંગીર'). (સંજ્ઞા.)

**જહાંગીરી[1]** સ્ત્રી. [ફા.] જહાંગીરનું સ્થાન, ચક્રવર્તીપણું. (૨) (લા.) અમીરી. [**૦ ચલાવવી** (રૂ. પ્ર.) આપખુદી ચલાવવી]

**જહાંગીરી²** વિ. [ફા.] જહાંગીરને લગતું, જહાંગીરનું. (૨) (લા.) આપખુદ

**જહાંગીરી-ફકીરી** સ્ત્રી. [ફા.] કોઈક વાર ચક્રવર્તીપણું અને કોઈ વાર ફકીરના જેવી નિષ્કિંચનતા

**જહાંપના, ૦હ** પું. [ફા.] દુનિયાને આશ્રયરૂપ (આ 'શહેન-શાહ'ને માટેનો એક ખિતાબ હતો, 'ગો-બ્રાહ્મણ-પ્રતિપાળ' જેવો) [જહિં] જ્યાં

**જહીં** (જૅ:) ક્રિ. વિ. [સં. यस्मिन् > પ્રા. जम्हि, जहि >.

**જહેજ** (જૅ:જ) પું. [અર. જિહેઝ્] લગ્ન વખતે કન્યાને પીયરમાંથી અપાતો દાયજો, દહેજ

**જહેમત** (જૅ:મત) સ્ત્રી. [અર. -જહ્મત] શ્રમ, મહેનત, પ્રયત્ન

**જળ** જુઓ 'જલ.' [૦ જારવું (રૂ. પ્ર.) પહેલી સુવાવડે માતાનું નદીએ જળ માટે જવું]

**જળ-આગિયો** જુઓ 'જલ-આગિયો.'

**જળ-આમળું, જળ-આંબળું** ન. [જુઓ 'જળ' + 'આમળું'-'આંબળું'] એક જાતનું ફળ, પાણી-આંબળું

**જળ-કપાસ** જુઓ 'જલ-કપાસ.'

**જળ-કમળ** જુઓ 'જલ-કમલ'

**જળકિયું** ન. નાનાં બચ્ચાંને બીકની કે અન્ય ઝપટ લાગી હોય તે કાઢવાની ક્રિયા

**જળ-કૂકડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જળ' + 'કૂકડી.'] પાણીમાં ડૂબકી મારી માછલાં પકડનારું એક પક્ષી

**જળ-કૂંડું** ન. [જુઓ 'જળ' + 'કૂંડું.'] ચંદ્ર અને સૂર્યને ફરતું આછાં વાદળાંનું થતું કૂંડાળું

**જળ-કેલિ,-લી** જુઓ 'જલ-કેલિ.'

**જળકો** સ્ત્રી. એ નામની એક માછલીની જાત

**જળ-ક્રીડા** જુઓ 'જલ-ક્રીડા.'

**જળ-ઘડી** જુઓ 'જલ-ઘડી.'

**જળ-ઘોડો** જુઓ 'જલ-ઘોડો.'

**જળ-ચક્કી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જળ' + 'ચક્કી.'] પાણીના ધક્કાથી ચાલતાં ચક્રોવાળું યંત્ર, જલ-યંત્ર

**જળ-ચર** જુઓ 'જલ-ચર.'

**જળચર-ગૃહ** જુઓ 'જલચર-ગૃહ,' 'ઍક્વેરિયમ'

**જળચરી** સ્ત્રી. [+ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'જળચર.'

**જળ-જળ-બંબાકાર** (-બમ્બાકાર) જુઓ 'જલ-જલ-બંબાકાર.'

**જળજળવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'જળવું,'-દ્વિર્ભાવ.] ભડકે બળવું. **જળજળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**જળજળિયું** ન, -યાં ન.,બ. વ. [જુઓ 'જળ'નો દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઉ' + 'ઇયું' ત. પ્ર.] આંખમાં આછાં પાણી દેખાવાની ક્રિયા

**જળજળું** વિ. [જુઓ 'જળજળિયું.'] આંસુભર્યું

**જળ-જંતુ** (-જન્તુ) જુઓ 'જલ-જંતુ.'

**જળ-જંત્ર** (-જન્ત્ર) જુઓ 'જલ-જંત્ર.'

**જળ-જંપવું** (-જમ્પવું) અ.ક્રિ. [જુઓ 'જંપવું,' 'જળ'નો નિરર્થક આગમ.] કામકાજ કરી પરવારી બેસવું. (૨) શાંત રહેવું. **જળ-જંપાવું** (-જમ્પાવું) ભાવે., ક્રિ. **જળ-જંપાવવું** (-જમ્પાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**જળ-જંપાવવું, જળ-જંપાવું** (જમ્પા-) જુઓ 'જળ-જંપવું'માં.

**જળ-જાત** જુઓ 'જલ-જાત.'

**જળ-જાત્રા** જુઓ 'જલ-જાત્રા.'

**જળ-જાંબવો(-બો), જળજાંબુવો** પું. [જુઓ 'જળ' + 'જાંબવો, -બો,' 'જાંબુવો.'] પાણીને આરે પાણીમાં થતી એક વનસ્પતિ, જલ-જાંબવો

**જળ-જીવી** જુઓ 'જલ-જીવી.'

**જળ-ઝિલણિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'જળ-ઝીલણી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) જળ-ઝીલણીને દિવસે ગાવાનાં ગીત

**જળ-ઝીલણી** જુઓ 'જલ-ઝીલણી.'

**જળ-ઝોલો** પું. [જુઓ 'જળ' + 'ઝોલો.'] પાણીની કાવડ

**જળ-ડોડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જળ' + 'ડોડી.'] (લા.) માછલી

**જળણ** ન. [સં. ज्वलन > પ્રા. जलण] જ્વલન, બળતરા

**જળ-તરંગ** (-તરઙ્ગ) જુઓ 'જલ-તરંગ.'

**જળ-તુલા** જુઓ 'જલ-તુલા.' [જમીન

**જળ-થળ** ન. [સં. जल-स्थल > પ્રા. जल-त्थल] પાણી અને

**જળ-દાગ** પું. [સં. जल-दाव, અર્વા. તદ્ભવ] જુઓ 'જલ-દાહ.'

**જળ-દબાણ** જુઓ 'જલ-દબાણ.'

**જળ-દાન** જુઓ 'જલ-દાન.'

**જળ-દારુ** ન. [સં. जलदारु] એ નામનું એક વૃક્ષ

**જળ-દાહ** જુઓ 'જલ-દાહ.'

**જળ-દીક્ષા** જુઓ 'જલ-દીક્ષા,' 'બૅપ્ટિઝમ' (ન લ.)

**જળ-દુર્ગ** જુઓ 'જલ-દુર્ગ.' [વનસ્પતિ

**જળ-દૂધી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જળ' + 'દૂધી.'] એ નામની એક

**જળ-દેવ** જુઓ 'જલ-દેવ.'

**જળ-દેવતા** જુઓ 'જલ-દેવતા.'

**જળ-દેવી** જુઓ 'જલ-દેવી.'

**જળ-ધમણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જળ' + 'ધમણ.'] પાણીના દબાણથી ચાલતી ધમણ

**જળ-ધર** જુઓ 'જલ-ધર.'

**જળ-ધારા** જુઓ 'જલ-ધારા.'

**જળ-ધોધ** જુઓ 'જલ-ધોધ.'

**જળ-નિધિ** જુઓ 'જલ-નિધિ.'

**જળ-નીલિ, ૦કા, -લી** જુઓ 'જલ-નીલિ, ૦કા.'

**જળ-નેવરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જળ' + 'નેવરી.'] એ નામની નેવરી—એક ફૂલવેલનો પ્રકાર

**જળપડું** ન. જળસ, મળમાં પડતો સફેદ ચીકણો પદાર્થ, આમ

**જળ-પતિ** જુઓ 'જલ-પતિ.'

**જળ-પથ** જુઓ 'જલ-પથ.'

**જળ-પાત્ર** જુઓ 'જલ-પાત્ર.'

**જળ-પાન** જુઓ 'જલ-પાન.'

**જળ-પીપળી** જુઓ 'જલ-પીપળી.'

**જળ-પોસ** વિ. [જુઓ 'જળ' દ્વારા.] પાણી જેવું પાતળું

**જળ-પ્રદેશ** જુઓ 'જલ-પ્રદેશ.'

**જળ-પ્રપાત** જુઓ 'જલ-પ્રપાત.'

**જળ-પ્રલય** જુઓ 'જલ-પ્રલય.'

**જળ-પ્રવાસ** જુઓ 'જલ-પ્રવાસ.'

**જળ-પ્રવાહ** જુઓ 'જલ-પ્રવાહ.'

**જળ-પ્રવેશ** જુઓ 'જલ-પ્રવેશ.'

**જળ-બંધ** (-બન્ધ) જુઓ 'જલ-બંધ.'

**જળ-ઝંખાકાર** (-ઝઙ્ખાકાર) જુઓ 'જલ-ઝંખાકાર.'
**જળ-બિંદુ** (-બિન્દુ) જુઓ 'જલ-બિંદુ.'
**જળ-બંબોળ** (-બમ્બોળ) વિ. [જુઓ 'જળ' + 'બંબોળ'.] જુઓ 'જલ-બંબાકાર.'
**જળ-બ્રાહ્મી** જુઓ 'જલ-બ્રાહ્મી.'
**જળ-ભંડાર** (-ભણ્ડાર) જુઓ 'જલ-ભંડાર.'
**જળ-ભાંગરો** પું. [જુઓ 'જળ' + 'ભાંગરો.'] ભાંગરાની પાણીમાં થતી એક જાત
**જળ-મય** જુઓ 'જલ-મય.'
**જળ-મંદિર** (-મન્દિર) જુઓ 'જલ-મંદિર.'
**જળ-માર્ગ** જુઓ 'જલ-માર્ગ,' 'વૉટર-વે.'
**જળ-યંત્ર** (-યન્ત્ર) જુઓ 'જલ-યંત્ર.'
**જળ-યાત્રા** જુઓ 'જલ-યાત્રા.'
**જળ-યાન** જુઓ 'જલ-યાન.'
**જળ-યુદ્ધ** જુઓ 'જલ-યુદ્ધ.'
**જળ-યોજના** સ્ત્રી. [સં.] પાણીનો સંગ્રહ કરી સીંચાઈ વગેરે માટેની વ્યવસ્થા, 'વૉટર-સ્કીમ'
**જળ-રાશિ** જુઓ 'જલ-રાશિ.'
**જળ-રૂપ** જુઓ 'જલ-રૂપ.'
**જળ-લહરી** જુઓ 'જલ-લહરી.'
**જળ-વર્ષા** જુઓ 'જલ-વર્ષા.'
**જળ-વાદ્ય** જુઓ 'જલ-વાદ્ય.'
**જળ-વાયુ** જુઓ 'જલ-વાયુ.[૨]'
**જળવાવવું, જળવાવું** જુઓ 'જાળવવું'માં.
**જળ-વાસ** જુઓ 'જલ-વાસ.'
**જળ-વાસણ** ન. ઉત્તર ગુજરાતમાં છોકરાઓના બાળ-મોવાળા ઉતારવાનો પ્રસંગ
**જળવાહન-વ્યવહાર** પું. [સં.] (નદી ખાડી સમુદ્ર વગેરેના) પાણીમાંનાં વાહનો દ્વારા ચાલતો વહેવાર, 'વૉટર-ટ્રાન્સપૉર્ટ'
**જળવાળિયું** ન. ['જુઓ 'જલ' + ગુ. 'વાળું' + 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) જેમાંથી અંગ દેખાય તેવું આછું (કાપડું)
**જળ-વિદ્યુત** જુઓ 'જલ-વિદ્યુત.'
**જળ-વિહાર** જુઓ 'જલ-વિહાર.' [સ્પ્રેડ'
**જળ-વિસ્તાર** પું. [સં.] પાણીનો પ્રસારવાળો વિભાગ, 'વૉટર-
**જળ-વીજળી** જુઓ 'જલ-વીજળી.'
**જળવું** જુઓ 'જલવું.'
**જળ-વૃદ્ધિ** જુઓ 'જલ-વૃદ્ધિ.'
**જળ-વૈદ્યક** જુઓ 'જલ-વૈદ્યક.'
**જળ-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] પાણીમાંથી મળતી શક્તિ (વિદ્યુત માટેની), 'હાઇડ્રો,' 'વૉટર-પાવર'
**જળ-શય્યા** જુઓ 'જલ-શય્યા.'
**જળ-શાયી** જુઓ 'જલ શાયી.'
**જળ-સિં(-સીં, -શિં, -શીં)ગી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જળ' + 'સિં(-સીં, -શિં,-શીં)ગ' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] એ નામનું પાણીનું એક પ્રાણી
**જળ-શોષક** જુઓ 'જલ-શોષક.'
**જળ-શોષણ** જુઓ 'જલ-શોષણ.'
**જળસ** ન. મળ સાથે મરડામાં કે સાદા ઝાડામાં પાતળી પડી જેવો પડતો સફેદ ચીકણો પદાર્થ, આમ, જળપડું
**જળ-સમાધિ** જુઓ 'જલ-સમાધિ.'
**જળ-સર્પ** જુઓ 'જલ-સર્પ.'
**જળ-સંકટ** (-સઙ્કટ) જુઓ 'જલ-સંકટ.'
**જળ-સંગ્રહ** (-સઙ્ગ્રહ) જુઓ 'જલ-સંગ્રહ.'
**જળ-સંચય** (-સઞ્ચય) જુઓ 'જલ-સંચય.'
**જળ-સંપત્તિ** જુઓ 'જલ-સંપત્તિ,' 'વૉટર-રિસોર્સિસ.'
**જળ-સંસ્કાર** (-સંસ્કાર) પું. [સં.] જુઓ 'જલ-દીક્ષા,' 'બેપ્ટિઝમ' (ન. લા.)
**જળ-સિંચન** (-સિઞ્ચન) જુઓ 'જલ-સિંચન.'
**જળ-સેચન** જુઓ 'જલ-સેચન.'
**જળ-સેના** જુઓ 'જલ-સેના.'
**જળ-સૈન્ય** જુઓ 'જલ-સૈન્ય.'
**જળ-સોઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'જળ' + સં. શય્યાનો વિકાસ.] જળ-સમાધિ લેવડાવવાની ક્રિયા
**જળ-સ્તંભ** (-સ્તમ્ભ) જુઓ 'જલ-સ્તંભ.'
**જળ-સ્થાન** જુઓ 'જલ-સ્થાન.'
**જળ-સ્નાન** જુઓ 'જલ-સ્નાન.'
**જળહલું** ન. ખહુ વરસાદને કારણે થયેલું ટાઢોડું
**જળ-હસ્તી** જુઓ 'જલ-હસ્તી.'
**જળ-હાથી** પું. [જુઓ 'જળ' + 'હાથી.'] જુઓ 'જલ-હસ્તી.'
**જળંદ(-ધ)ર** (જળન્દ(-ન્ધ)ર) જુઓ 'જલોદર.'
**જળાઉ** જુઓ 'જલાઉ.'
**જળાખુ** જુઓ 'જલાખુ.'
**જળાગાર** જુઓ 'જલાગાર.'
**જળાધારી** જુઓ 'જલાધારી.'
**જળાપો** પું. [જુઓ 'જળવું' + ગુ. 'આપો' કૃ. પ્ર.] મનમાં થતી બળતરા
**જળાભાસ** જુઓ 'જલાભાસ.'
**જળાવરણ** જુઓ 'જલાવરણ.'
**જળાવવું** જુઓ 'જલવું'માં.
**જળાશય** જુઓ 'જલાશય.'
**જળાંજળિ** (જળાઞ્જળિ) જુઓ 'જલાંજલિ.'
**જળિત** વિ. [સં. જ્વલિત, અર્વા. તદ્ભવ] સળગી ગયેલું. (૨) (લા.) વસૂલ ન થઈ શકે તેવું (લેણું)
**જળિત-બાકી** વિ. [+ જુઓ 'બાકી.'] માંડી વાળવા પાત્ર (લેણું)
**જળોળો** પું. ફોલ્લો, ફોડલો
**જળો** સ્ત્રી. [સં. जलौका > પ્રા. जलोआ] પાણી અને કાદવમાં થતો કાળો પાતળો ચપટો લાંબો કૃમિના આકારનો જીવડો (ખરાબ લોહી ચૂસી લેવાનો એનામાં ગુણ છે.) [૦ વળગવી (રૂ. પ્ર.) લધિયું માણસ લાગુ પડવું]
**જળોઇયું** ન. જુઓ 'જલોયું.[૨]'
**જળોજથા** સ્ત્રી. વેરવિખેર કરી નાખવું એ. (૨) (લા.) કુટુંબજીવનની ઉપાધિ, જંજાળ
**જળોદર** જુઓ 'જલોદર.'
**જળોપચાર** જુઓ 'જલોપચાર.'
**જળોયું[૧-૨-૩]** જુઓ 'જલોયું.[૧-૨-૩]'
**જંઈ** (જૈં) પું. પૈસાનો જૂના ચલણનો સિક્કો

**જંકશન** (જઙ્ક્શન) ન. [અં.] મળવાનું સ્થાન, સંગમસ્થાન. (૨) બે કે બેથી વધુ જુદા માર્ગ ફંટાય તેવું રેલગાડીઓને મળવાનું સ્ટેશન

**જંખ-જાળ** (જઙ્ખ-) જુઓ 'ઝંખ-જાળ.'

**જંગ**[1] (જઙ્ગ) પું. [ફા.] સંગ્રામ, યુદ્ધ, લડાઈ. [૦ જામવો (રૂ. પ્ર.) બોલાચાલી થવી. ૦ જીતવો (રૂ. પ્ર.) કોઈ પણ કાર્યમાં સારી સફળતા મેળવવી. ૦ મચવો (રૂ. પ્ર.) પ્રસંગની સારી જમાવટ થવી. (૨) બોલાચાલી થવી. ૦ મચાવવો (રૂ. પ્ર.) ધાંધલ કરવી, ઝઘડો કરવો] [લાગતો કાટ

**જંગ**[2] (જઙ્ગ) પું. [સરખાવો ફા. 'જંગાર્'] લોખંડને

**જંગ**[3] (જઙ્ગ) પું. અહલેકિયા બાવા ગળામાં બાંધે છે તે ઘૂઘરાવાળું દોરડું. (૨) રથ એક્કા વગેરેમાં લટકાવવામાં આવતી પિત્તળની ઘૂઘરી

**જંગ-ખોર** (જઙ્ગ-) વિ. [ફા.] લડવાડિયું, ઝઘડાખોર, લડકણ

**જંગખોરી** (જઙ્ગ-) સ્ત્રી. [ફા.] લડાયક વલણ, ઝઘડાખોરી, લડકણા-વેડા [વ્યવસ્થા

**જંગ-જોડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જંગ[1]' + 'જોડવું.'] યુદ્ધની

**જંગડિયો** પું. સરકારી નાણાંની થતી હેરફેર વખતે રક્ષક તરીકે જતો સિપાઈ

**જંગ-પરસ્ત** (જઙ્ગ-) વિ. [ફા.] યુદ્ધ-પરાયણ, યુદ્ધ-પ્રિય

**જંગ-બહાદુર** (જઙ્ગ-બા:દુર) પું. [ફા.] પ્રબળ યોદ્ધો. (૨) એ પ્રકારનો એક ઇલકાબ. (૩) ગુરખાઓમાં પુરુષનું પડતું એક નામ. (સંજ્ઞા.)

**જંગબારી** વિ. ['ઝાંઝીબાર' (પૂર્વ આફ્રિકાનું એક બંદર) > 'જંગબાર' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જંગબારને લગતું, જંગબારનું

**જંગમ** (જઙ્ગમ) વિ. [સં.] એક ઠેકાણેથી બીજે ખસેડી શકાય તેવું, ચલ, 'મુવેબલ'. (૨) ગતિશીલ (સર્વ પ્રાણી-સમુદાય). (૩) એક સ્થાને સ્થિર ન રહેતાં ફરતી ફરનારી (પ્રજા, ગોપ-જાતિ), 'નોમેડિક' (ગો. મા.). [૦ વિદ્યાલય (રૂ.પ્ર.) કેળવણીના ક્ષેત્રે ઉચ્ચ સિદ્ધિ પામેલી વ્યક્તિ. ૦ વિષ (રૂ. પ્ર.) સર્પ વીંછી વગેરેનું શરીરમાં ફરી વળતું ઝેર]

**જંગમ હિમ-ક્ષેત્ર** (જઙ્ગમ) ન. [સં.] બરફવાળા પહાડોમાં પાણીમાં ખસતો રહેતો જામેલા બરફનો વિસ્તાર, 'ગ્લેસિયર' (કે. હ.) [યુદ્ધની શરૂઆત

**જંગ-મંડાણ** (જઙ્ગ-મણ્ડાણ) ન. [જુઓ 'જંગ[1]' + 'મંડાણ.']

**જંગમાત્મક** (જઙ્ગમા-) વિ. [સં. जंगम + आत्मन्-क] હાલે ચાલે તેવું, જંગમ [(સંજ્ઞા.)

**જંગમી** (જઙ્ગમી) પું. [સં.] એ નામનો એક શૈવ સંપ્રદાય.

**જંગમેતર** (જઙ્ગમે-) વિ. [સં. जंगम + इतर] જંગમ સિવાયનું, સ્થાવર

**જંગમો** (જઙ્ગમો) પું. લાઠીની એક જાતની કસરત

**જંગરે** (જઙ્ગરે) ન. ધર્માદા આપવામાં આવતું અન્નદાન, સદાવ્રત [ખાખરો (પલાશ)

**જંગ(-ઘ,-ઘા)રિયો** (જઙ્ઘ(-ઙ્ગ,-ઙ્ઘા)રિયો) પું. ધોળાં ફૂલનો

**જંગલ** (જઙ્ગલ) ન. [સં. અને ફા.] વન, અરણ્ય, રાન. (૨) (લા.) વસવાટ વિનાની ઉજ્જડ જમીન. [૦ જવું (રૂ. પ્ર.) મળ ત્યાગ કરવા જવું. ૦ થઈ જવું (-થે) (રૂ. પ્ર.) ઉજ્જડ થઈ જવું. ૦ વસાવવું, ૦ સેવવું (રૂ. પ્ર.) વનવાસ કરવો]

**જંગલ-ખાતું** (જઙ્ગલ-) ન. [ + જુઓ 'ખાતું.'] જંગલોની દેખરેખ રાખનારું સરકારી તંત્ર, 'ફોરેસ્ટ ડિપાર્ટમેન્ટ'

**જંગલ-પાલ(-ળ)** (જઙ્ગલ-) પું. [સં.] જંગલનું રક્ષણ કરનાર સરકારી અધિકારી, 'ફોરેસ્ટ સુપરિન્ટેન્ડન્ટ'

**જંગલ-શાહી** (જઙ્ગલ-) સ્ત્રી. [+જુઓ 'શાહ'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય. (લા.) વગડાનાં પ્રાણીઓને પીડા આપી કરવામાં આવતા અધિકારના જેવો જંગલી અધિકાર કે સત્તા, 'બાર્બેરિઝમ'

**જંગલાતી** વિ. [ફા. 'જંગલ' દ્વારા] જંગલને લગતું, જંગલ-સંબંધી

**જંગલિયત** (જઙ્ગલિયત) સ્ત્રી. [જુઓ ફા. 'જંગલ' + અર. 'ઇય્યત્' પ્ર.] (લા.) જંગલીવેડા, જંગલી વર્તન, જંગાલિયત

**જંગલી** (જઙ્ગલી) વિ. [ફા.] જંગલમાં રહેનારું, રાની. (૨) જંગલને લગતું. (૩) ખેડયા વિના ઊગી આવતું. (૪) (લા.) વિનય-વિવેક વિનાનું, બોથડ

**જંગલો** (જઙ્ગલો) પું. એક રાગ. (સંગીત.)

**જંગાર** (જઙ્ગાર) પું. [ફા.] તાંબાને લાગતો કાટ, જંગાલ

**જંગારી** (જઙ્ગારી) વિ. [ફા.] જેને કાટ લાગ્યો છે તેવું (તાંબાનું વાસણ વગેરે), જંગાલી. (૨) (લા.) રાતા રંગનું

**જંગાલ**[1] (જઙ્ગાલ) જુઓ 'જંગાર.'

**જંગા(-ગે)લ**[2] (જઙ્ગા(-ઙ્ગે)લ્ય) સ્ત્રી. ભમર-કડી

**જંગાલિયત** (જઙ્ગાલિયત) જુઓ શુદ્ધ 'જંગલિયત.'

**જંગાલી** (જઙ્ગાલી) જુઓ 'જંગારી.'. (૨) (લા.) ન. ચમકીલા રંગનું એક રેશમી કાપડ

**જંગિયાં** (જઙ્ગિયાં) ન., બ. વ. [જુઓ 'જંગી' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'જંગી(૩).'

**જંગી** (જઙ્ગી) વિ. [ફા.] યુદ્ધને લગતું. (૨) (લા.) ભારે મોટું. (૩) સ્ત્રી. કિલ્લાની દીવાલમાંનાં બંદૂક ફોડવા માટેનાં બાકાં [અદાલત, 'કોર્ટ માર્શિયલ'

**જંગી અદાલત** (જઙ્ગી-) સ્ત્રી. [ + જુઓ 'અદાલત.'] લશ્કરી

**જંગી-ભંગી** (જઙ્ગી-ભઙ્ગી) વિ. [જુઓ 'જંગી'+'ભાંગ' દ્વારા.] (લા.) લડાઈખોર અને વ્યસની, બદફેલ, દુરાચરણી

**જંગૂલ** (જઙ્ગૂલ) વિ. ઝેર, વિષ

**જંગેરુ** (જઙ્ગેરુ) સ્ત્રી. એ નામની માછલીની એક મોટી જાત

**જંગેલ** (જઙ્ગેલ) જુઓ 'જંગાલ[2].'

**જંગો-જદલ** (જઙ્ગો-જદલ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જંગ[1]' દ્વારા.] (લા.) તકરાર, ઝઘડો

**જંગોટો** (જઙ્ગોટો) પું. ખાખી બાવા પહેરે છે તેવી લંગોટી. (૨) > આવા આકારની તપસી બાવા રાખે છે તે ચોટી

**જં(-જિં)ગોડી** (જ(-જિ)ઙ્ગોડી) સ્ત્રી. [જુઓ 'જં(-જિં)ગોડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો જિંગોડો, ઇતરડી, ઈતડી, (૨) (લા.) બાળકની ઇંદ્રી

**જં(-જિં)ગોડું** (જ(-જિ)ઙ્ગોડું) ન., -ડો પું. ગાય ભેંસ કૂતરાં વગેરેને લાગતો એક ગોળાકાર જીવડો, ગિંગોડો

**જંઘડિયાં** (જઙ્ઘડિયાં) ન., બ. વ. [રવા.] ઢોલ વગેરે વાદ્યો વગાડનારાં માણસ [કાંટાવાળું એક બીજું ઝાડ

**જંઘ(-ઘા)રિયો** (જઙ્ઘ(-ઙ્ઘા)રિયો) જુઓ 'જંગરિયો.'. (૨)

**જંઘા** (જઙ્ઘા) સ્ત્રી. સ્ત્રી. [સં.] જાંઘ, સાથળ. (૨) દીવાલના રક્ષણ માટે બેસણીને અડીને કરેલી ઢોળાવવાળી ચણતર,

'ક્રીઝ' (મ. ઠાં.) [શક્તિ

**જંઘા-બલ(-ળ)** (જઙ્ઘાબલ,-ળ) ન. [સં.] (લા.) નાસી છૂટવાની

**જંઘારિયો** (જઙ્ઘારિયો) જુઓ 'જંગરિયો'-'જંઘરિયો.'

**જંઘા-વિષયક** (જઙ્ઘા-) વિ. [સં.] જાંઘને લગતું, સાથળ સંબંધી

**જંઘા-શૂલ(-ળ)** (જઙ્ઘા-) ન. [સં.] સાથળમાં અનુભવાતું દુઃખ

**જંઘા-સારણ** (જઙ્ઘા-સારણ્ય) સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'સારણ.'] જાંઘને લગતો એક વ્યાધિ

**જંઘા-સ્થાન** (જઙ્ઘા-) ન. [સં.] સાથળનો ભાગ

**જંઘાસ્થાનીય** (જઙ્ઘા-) વિ. [સં.] સાથળની જગ્યાને લગતું

**જંઘાસ્થિ** (જઙ્ઘા-) ન. [સં. जङ्घा + अस्थि] સાથળનું હાડકું, જાંઘનો થાપો

**જંઘા-સ્ફોટ** (જઙ્ઘા-) પું., -ટન ન. [સં.] (કુસ્તી વખતે) સાથળ ઉપર લગાવવામાં આવતા થપાટા [અંદર રહેલું

**જંઘાંતરીય** (જઙ્ઘાન્તરીય) વિ. [સં. जङ्घा + अन्तरीय] જાંઘની

**જંજરી** (જઞ્જરી) સ્ત્રી. બેઠા ઘાટનો ધાતુનો હુક્કો

**જંજાલ(-ળ)**[1] (જઞ્જાલ,-ળ), -લી સ્ત્રી. લાંબી નાળવાળી નાની તોપ કે બંદૂક

**જંજાળ**[2] (જઞ્જાળ) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાળ,[2]' આદિ શ્રુતિનો દ્વિર્ભાવ.] (લા.) ઉપાધિમય લફરાં, કુટુંબ-કબીલાની ઉપાધિ-કારક જમાવટ. [૦માં પડવું (રૂ. પ્ર.) સાંસારિક ઉપાધિમાં ફસાવું. ૦ વહોરવી (-વોઃરવી) (રૂ. પ્ર.) સાંસારિક ઉપાધિ હાથે કરી ઉપાડવી]

**જંજાળી** (જઞ્જાળી) વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જંજાળવાળું. [૦ થવું (રૂ. પ્ર.) ઘરસંસાર માંડવો]

**જંજીર** (જઞ્જીર) સ્ત્રી. [ફા.] સાંકળ, બેડી. (૨) ઘડિયાળની કમાન. (૩) (લા.) બંધન

**જંજીર-ગોળો** (જઞ્જીર-) પું. [+ જુઓ 'ગોળો.'] એક પ્રકારનો તોપમાંથી છૂટતો ગોળો (દરિયાઈ યુદ્ધમાં વહાણના સઢ વગેરે તોડવા વપરાતો હતો.)

**જંજેરી** (જઞ્જેરી) સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] સોનેરી દોરી. (૨) તોપ રાખવાનું બાકોરું કે બારી

**જંજીરો**[1] (જઞ્જીરો) પું. [+ ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] મોટી સાંકળ. (૨) (લા.) હનુમાનને સાધવાનો મંત્ર. (૩) તોપગાડી, જંબૂરો

**જંજીરો**[2] (જઞ્જીરો) પું. [અર. જઝીરહ્] પાણી વચ્ચે બેટ ઉપર બાંધેલો કિલ્લો

**જંજેર** (જઞ્જેર) ન. તોફાન, ધાંધલ

**જંડી** (જણ્ડી) સ્ત્રી. એક જાતની ધોળી શેરડી

**જંત** (જન્ત) પું., ન. [સં. जन्तु] જુઓ 'જંતુ.'

**જંતર** (જન્તર) પું. [સં. यन्त्र ન., અર્વા. તદ્ભવ] કાગળ વગેરે ઉપર આળખેલી તાંત્રિક આકૃતિ. (૨) એવી આકૃતિ-વાળો કાગળ કે પતરું વગેરે. (૩) (લા.) જાદુ

**જંતરડું** (જન્તરડું) ન. [+ ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] સોના રૂપાના તાર ખેંચવાનું સાધન, જતરડો. (૨) એક પ્રકારનું દેશી તંતુવાદ્ય, જતરડો. (૩) ગોફણની દોરી

**જંતરડો** (જન્તરડો) પું. [જુઓ 'જંતરડું.'] જુઓ 'જંતરડું(૧)-(૨).'(૩) પથ્થરના ઘા મારવાનું ગોફણ જેવું એક સાધન

**જંતર-મંતર** (જન્તર-મન્તર) પું., બ. વ. [જુઓ 'જંતર' + સં. मन्त्र, અર્વા. તદ્ભવ] યંત્ર અને મંત્ર બંનેના પ્રયોગ. (૨) (લા.) નજરબંધી, જાદુ

**જંતરવું** (જન્તરવું) સ. ક્રિ. [જુઓ 'જંતર,'–ના. ધા.] તાવીજ માદળિયાં વગેરેને જાદુઈ અસર આપવી. **જંતરાવું** (જન્તરાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **જંતરાવવું** (જન્તરાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**જંતરાવવું, જંતરાવું** (જન્ત-) જુઓ 'જન્તરવું'માં.

**જંતરી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'જંતર' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] તાવીજ, માદળિયું. (૨) સાંકળિયું, અનુક્રમણિકા. (૩) કોષ્ઠક, કોઠો. (૪) પંચાંગ, ટીપણું. (જ્યો.)

**જંતરી**[2] વિ., પું. [જુઓ 'જંતર' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] તંતુવાદ્ય વગાડનાર માણસ. (૨) (લા.) જાદૂગર

**જંતુ** (જન્તુ) પું., ન. [સં., પું.] જન્મ લેનાર જીવ માત્ર, પ્રાણી. (૨) જીવડું, જીવાત (બારીકમાં બારીક જીવાત પણ)

**જંતુ-ઘ્ન** (જન્તુ-) વિ. [સં.] જંતુ મારનારું (ઔષધ), જંતુ-નાશક, 'બૅક્ટેરિસિડલ' (દ. કા.), 'એન્ટિસેપ્ટિક' (દ. કા.), 'ઇન્સેક્ટિસાઇડ્ઝ,' 'જર્મિસિડલ'

**જંતુ-જન્ય** (જન્તુ-) વિ. [સં.] જીવાતોને લઈ ઉત્પન્ન થાય તેવું, ચેપી, 'ઇન્ફેક્શિયસ' (દ. કા. શા.)

**જંતુ-નાશક** (જન્તુ-) વિ. [સં.] જુઓ 'જન્તુ-ઘ્ન.'

**જંતુ-મુક્ત** (જન્તુ-) વિ. [સં.] જેમાંથી જીવાતો નાશ પામી ગઈ છે તેવું, 'સ્ટેરિલાઇઝ્ડ'

**જંતુ-રસી** (જન્તુ-) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'રસી.'] જંતુઓ દ્વારા ઉત્પન્ન કરી પોલી સોયથી પેસાડવામાં આવતી પસની બનાવટ, 'વૅક્સીન' (દ. કા. શા.)

**જંતુ-રહિત** (જન્તુ-) વિ. [સં.] જેમાં કોઈ પણ પ્રકારની જીવાત નથી તેવું [મત-સિદ્ધાંત

**જંતુ-વાદ** (જન્તુ-) પું. [સં.] જીવાતથી રોગ થાય છે એવો

**જંતુવાદી** (જન્તુ-) વિ. [સં., પું.] જંતુવાદમાં માનનારું

**જંતુ-વિજ્ઞાન** (જન્તુ-) ન., **જંતુ-વિદ્યા** (જન્તુ-) સ્ત્રી. [સં.] જંતુ વિશે વિચાર કરનારું શાસ્ત્ર, 'બૅક્ટીરિયોલૉજી' (પો. ગો.)

**જંતુ-વિનાશક** (જન્તુ-) વિ. [સં.] જુઓ 'જંતુ-ઘ્ન.'

**જંતુ-શાસ્ત્ર** (જન્તુ-) ન. [સં.] જુઓ 'જંતુ-વિજ્ઞાન.'

**જંતુશાસ્ત્રી** (જન્તુ-) પું. [સં.] જંતુ શાસ્ત્રનો વિદ્વાન, 'બૅક્ટીરિયોલૉજિસ્ટ'

**જંતુ-શુદ્ધ** (જન્તુ-) વિ. [સં.] જેમાં જંતુ નથી રહ્યાં તેવું, જંતુ-મુક્ત, 'સ્ટેરિલાઇઝ્ડ' [તેવી જીવાતો

**જંતુ-સૃષ્ટિ** (જન્તુ-) સ્ત્રી. [સં.] બારીક કે જરા મોટી દેખાય

**જંત્ર** (જન્ત્ર) પું. [સં. यन्त्र ન., અર્વા. તદ્ભવ] જુઓ 'જંતર.' (૨) હિકમત, કળ, 'ટેક્નિક.' (૩) છાયા-યંત્ર. (૪) એક જાતનું તંતુ-વાદ્ય, જંતરડો

**જંત્ર-મધ્યાહ્ન** (જન્ત્ર-) પું. [+ સં.] (લા.) ખરેખરા ધીકતા બપોર, ખરા બપોર

**જંત્રી**[1] (જન્ત્રી) સ્ત્રી. [જુઓ 'જંત્ર' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'જંતરી,[1]' 'રેડી રેકનર' [જુઓ 'જંતરી.[2]'

**જંત્રી**[2] (જન્ત્રી) વિ. [જુઓ 'જંત્ર' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.]

**જંદો** (જન્દો) પું. [ફા. જિન્દહ્], ૦ ઝૂલણ પું. [+ જુઓ 'ઝૂલવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ફાંકડો અને છેલબટાઉ પુરુષ (ભવાઈના વેશમાં), જંદો-ઝૂલણ

**જંડો(-દો)-ઝૂલણ** (જણ્ડો,-ન્દો-) ઝૂલણ) જુઓ 'જંદો.'

**જંપ[1]** (જમ્પ) પું. [જુઓ 'જંપવું.'] જંપી રહેવાની સ્થિતિ, નિદ્રાનો આરામ. (૨) (લા.) શાંતિ, નિરાંત. [૦ **વળવો** (રૂ. પ્ર.) ધાંધલ વિનાની શાંતિ થવી]

**જંપ[2]** (જમ્પ) પું. [અં.] કૂદકો, ઠેકડો

**જંપ-વારો** (જમ્પ-) પું. [જુઓ 'જંપ[1]' + 'વારો.'] જંપ લેવાનો મળેલો સમય. (૨) જુઓ 'જંપ(૧)(૨).'

**જંપવું** (જમ્પવું) અ. ક્રિ. નિદ્રા આવી જાય એ રીતે આરામ લેવો. (૨) નિરાંત રાખવી. (૩) મૂંગા બેસી રહેવું. **જંપાવું** (જમ્પાવું) ભાવે., ક્રિ. **જંપાવવું** (જમ્પાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ

**જંપાણ** (જમ્પાણ) ન. પાલખી

**જંપાવવું, જંપાવું** (જમ્પા-) જુઓ 'જંપવું'માં.

**જંબુ(-બૂ)ક** (જમ્બુ(-મ્બૂ)ક ન. [સં., પું.] શિયાળ, કોલું

**જંબુ(-બૂ)-ખંડ** (જમ્બુ(-મ્બૂ)-ખણ્ડ), **જંબુ(-બૂ)-દ્વીપ** (જમ્બુ-મ્બૂ-) પું. [સં.] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે મેરુ પર્વતની ફરતે આવેલા પૃથ્વીના સાત ભૂ-ભાગોમાંનો એક (જેમાં 'ભરતખંડ' સમાઈ જાય છે.) (સંજ્ઞા.)

**જંબુ(-બૂ) દ્વીપીય** (જમ્બુ-,-મ્બુ-) વિ. [સં.] જંબુદ્વીપને લગતું

**જંબુ(-બૂ)-ફલ(-ળ)** (જમ્બુ-,-મ્બૂ-) ન. [સં.] જાંબુ, રાવણાં, રામણાં

**જંબુસરી** (જમ્બુસરી) વિ. ['જંબુસર' વડોદરા જિલ્લાનું એક મોટું ગામ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જંબુસરને લગતું

**જંબૂક** (જમ્બૂક) જુઓ 'જંબુક.'

**જંબૂ-ખંડ** (જમ્બૂ-ખણ્ડ) જુઓ 'જંબુ-ખંડ.'

**જંબૂદ્વીપ** (જમ્બૂ-) જુઓ 'જંબુ-દ્વીપ.'

**જંબૂ-દ્વીપીય** (જમ્બૂ-) જુઓ 'જંબુદ્વીપીય.'

**જંબૂ-ફલ(-ળ)** (જમ્બૂ-) જુઓ 'જંબુ-ફલ.'

**જંબૂર** (જમ્બૂર) ન. [ફા.] મધમાખી. (૨) તીર. (૩) ખીલા ખેંચવાનું ઓજાર. (૪) નાની તોપ

**જંબૂર-ચી** (જમ્બૂર-) પું. [ફા.] તોપ ફોડનાર સૈનિક, તોપચી

**જંબૂરિયો** (જમ્બૂરિયો) પું. નાનો છોકરો

**જંબૂરી** (જમ્બૂરી) સ્ત્રી. એ નામની કાંટાવાળી એક વનસ્પતિ

**જંબૂરો** (જમ્બૂરો) પું. [ફા. 'જંબૂરહ્'] ઊંટ ઉપર લઈ જઈ શકાય તેવી એક જાતની તોપ, જંજીર

**જંબે જંબે** (જમ્બે જમ્બે) કે. પ્ર. [સં. जय अम्बे- દ્વિર્ભાવ, 'अम्बे' સં. માં નથી, પણ અન્ય આકારાંત સ્ત્રી. નામોના સાદૃશ્યે] 'જય અંબે' એવો ઉદ્ગાર

**જંબેરી** (જમ્બેરી) ન. એક પ્રકારનું ખટ-મીઠું ફળ

**જંબોરી** (જમ્બોરી) પું. બાળવીર, 'સ્કાઉટ'

**જંભારી** (જમ્ભારી) પું. ચૂનો. (૨) સ્ત્રી. નાનાં પાંદડાંની એક જાતની વનસ્પતિ, તુલસીનો છોડ

**જા** ક્રિ. ['જવું'નું વર્ત. કા., અને આજ્ઞા., બી. પું., એ. વ.] ગતિ કર, ગતિ કરે

**જા-આવ** (-વ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જવું' + 'આવવું'.] જવું અને આવવું, અવર-જવર, આવ-જા

**જાઈ[1]** સ્ત્રી. [સં. जाति] મોગરાના જેવા સુગંધવાળી એક [ફૂલવેલ

**જાઈ[2]** વિ., સ્ત્રી. [સં. जातक- > પ્રા. जायअ- > ગુ. જાયું + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] જણેલી. (૨) પુત્રી, દીકરી

**જાઈ[3]** વિ. [સં. ध्यायी > પ્રા -जाई] સગું. (૨) (લા.) હિતેચ્છુ

**જાઈ-ઝાડવું** વિ. [જુઓ 'જાઈ[3]' + 'ઝાડવું.'] (લા.) હિતેચ્છુ, હિતૈષી, ભલું ઇચ્છનાર

**જાઈ-ભાઈ** પું. [જુઓ 'જાઈ[3]' + 'ભાઈ.'] જાત-ભાઈ, [નાત-ભાઈ

**જાઉં** (જાઉં-સંધિસ્વરાત્મક ઉચ્ચારણ) ક્રિ. ['જવું'નું વર્ત. કા. અને વિધ્યર્થ., પ.પુ., એ. વ.] ગતિ કરું, જઉં

**જાઓ** (જાવ) ક્રિ. ['જવું'નું વર્ત. કા., આજ્ઞા., વિધ્ય., બી. પુ., બ. વ. અને આજ્ઞા., ત્રી. પુ., માન વચન] ગતિ કરો

**જાક** પું. [સૌ.] બળનો ધક્કો. (૨) વજનનું દબાણ. (૩) (લા.) વ્યવહારનો બોજો. (૪) ખર્ચનો બોજો. (૫) ઘસારો

**જાકડ** વિ. ખળભળી ગયેલું, તદ્દન જૂનું થઈ ગયેલું

**જાકડ-ઝી(-ભી,-સી)કડ(-લું)** વિ. [જુઓ 'જાકડ'નો દ્વિર્ભાવ.] ખખડી પડેલું, ઢીલું થઈ ગયેલું. (૨) નબળા બાંધાનું

**જાકડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાકડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગાડાની આગલી બેઠક પાછળની પાટિયાની કે દોરડાંની કરેલી આડચ. (૨) ખાતરણી

**જાકડો** પું. મોટી જાકડી

**જાક(-કૂ)બ** વિ. [અર. 'યાકૂબ્'–માણસનું નામ] (લા.) ઠગારું, લુચ્ચું. (૨) દુષ્ટ, નીચ. [૦**ના ધંધા** (રૂ. પ્ર.) દરેક પ્રકારની અપ્રામાણિક રીતભાત, જાકૂબી]

**જાકળિયો, જાકળો** પું. કઢી કે શાક કરવાનું માટીનું ઠામ, પાટિયો. (૨) રોટલા રોટલી રાખવાનું માટીનું વાસણ

**જાકાર, -રો** પું. [જુઓ 'જા' + સં. °कार-°क- > પ્રા. कारअ-] 'ચાલ્યો જા' એવો બોલ (ધિક્કાર કે તિરસ્કારથી)

**જાકીટ** સ્ત્રી. [અં. જેકેટ્] બાંય વિનાનો કબજો, વાસકૂટ, બંડી (બાંય વિનાની અને બુતાનવાળી)

**જાકૂબ** જુઓ 'જાકબ.'

**જાકૂબી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાકૂબ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જાકૂબપણું, [જાકૂબના ધંધા

**જાખી** વિ. કોઈથી છેતરાય નહિ તેવું. (૨) કપટી. (૩) બેડોળ

**જાગ[1]** પું. [સં. याग, અર્વા. તદ્ભવ] યજ્ઞ. (૨) (લા.) માતા-દેવીનું ઘટસ્થાપન વગેરે કરી કરવામાં આવતું અનુષ્ઠાન. [૦ **તેડવા**, ૦**બેસાડવા** (-બેસાડવા)(રૂ. પ્ર.) રાંદલનું અનુષ્ઠાન કરવું. ૦ **માંડવા** (રૂ. પ્ર.) માતાનું અનુષ્ઠાન કરવું. ૦ **વાવવા** (રૂ.પ્ર.) માતાના પૂજન નિમિત્તે જવારા કરવા—ઘઉં જવ વગેરે કૂંડામાં ઓરવાં]

**જાગ[2]** પું. [જુઓ 'જાગવું.'] જાગરણ (દિવાસા વગેરેમાં [કરવામાં આવતું)

**જાગ[3]** (-ગ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'જગા.'

**જાગડિયો** જુઓ 'જાગરિયો.'

**જાગડું** ન. એ નામનો એક રોગ

**જાગણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાગવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] જાગવું એ, જાગરણ, જાગ. (૨) (લા.) જ્ઞાનની અવસ્થા

**જાગતલ** વિ. [જુઓ 'જાગતું' દ્વારા.] જાગતું, જાગ્યા કરતું

**જાગતિક** વિ. [સં.] જગતને લગતું, દુન્યવી

**જાગમ** પું. ઘોડો (લોકસાહિત્યમાં.)

**જાગ-મંડપ** (-મણ્ડપ) પું. [જુઓ 'જાગ[2]' + સં.] માતાના જાગને નિમિત્તે કરવામાં આવેલો માંડવો

**જાગરણ** ન. [સં.] જાગવું એ, જાગ. (૨) ઉજાગરો

**જાગરણિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જાગરણ કરનારું

**જાગરિત** વિ. [સં.] લાંબા સમયથી જાગતું રહેલું. (૨) ન. જાગરણ [કરનારું

**જાગરિયું** વિ. [સં. जागर + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જાગરણ

**જાગરિયો** વિ., પું. [જુઓ 'જાગરિયું.'] ભૂવાની સાથે જાગરણ કરનારો માણસ, જાગડિયો (એ ડાકલું વગાડતો હોય છે.)

**જાગરૂક** વિ. [સં.] જાગતું રહેનારું. (૨) (લા.) સજાગ, સાવચેત, સાવધ, 'વિજિલન્ટ' (ડો. માં.)

**જાગરૂક-તા** સ્ત્રી. [સં.] જાગતું રહેવાપણું. (૨) (લા.) સાવચેતી, સભાનપણું, સાવધાની, તકેદારી, 'વિજિલન્સ' ['જાગરણ.'

**જાગરો** પું. [સં. जागर + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ

**જાગલિયો** પું. [જુઓ 'જાગવું' દ્વારા 'જાગલ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (ખાસ કરી પાકની ચોકી કરનાર) પગી, ચોકિયાત (રાતે પણ જાગતો હોય માટે)

**જાગવું** અ. ક્રિ. [સં. जागृ- > પ્રા. जग्ग.] ઊંઘમાં ન હોવું, અનિદ્રિત હોવું. (૨) ઊંઘ છોડવી. (૩) (લા.) સજાગ બનવું, સભાન કે સાવધ થવું, ચેતવું. (૪) અશાંતિ ઊભી થવી. (૫) જ્ઞાન આવવું. [-તા મૂતરવું (રૂ. પ્ર.) જાણી ઇરાદાપૂર્વક કરવું. -તા સૂવું (રૂ. પ્ર.) સાવધાની રાખવી. -તો દહાડો (-દાઃડો) (રૂ. પ્ર.) આબાદીનો સમય. (૨) લડવાડિયો દિવસ] જગાવું ભાવે., ક્રિ. જગાડ(-વ)વું પ્રે., સ. ક્રિ. [આવવાની સ્થિતિ

**જાગા-બંદી** (-બન્દી) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાગવું' + ફા.] ઊંઘ

**જાગા-મીઠું** વિ. [જુઓ 'જાગવું' + 'મીઠું.[1]'] (લા.) ઊંઘતી-જાગતી દશામાં રહેલું, કાગા-ઊંઘવાળું

**જાગીર** સ્ત્રી. [ફા.] ગામ-ગરાસની જમીન

**જાગીર-દાર** વિ., પું. [ફા.] ગામ-ગરાસની જમીન ધરાવનાર, ગરાસદાર, ગરાસિયો

**જાગીરદારી** સ્ત્રી. [ફા.] જાગીરદાર હોવાપણું, ગરાસદારી

**જાગીર-નાબૂદી** સ્ત્રી. [ + જુઓ 'નાબૂદી.'] જાગીરદારોની ગિરાસની જમીનનો એમનો હક્ક ઝૂંટવી લેવો એવી સરકારી કારવાઈ, 'જાગીર-એબોલિશન'

**જાગીરી** સ્ત્રી. [ફા.] જુઓ 'જાગીરદારી.'

**જાગૃત** વિ. [સં. जागरित ભૂ. કૃ., વર્ત. કૃ. जाग्रत्નું ગુ. 'જાગ્રત' લખાય એને બદલે ભૂલથી 'જાગૃત' શુદ્ધ માની] જુઓ 'જાગ્રત,' 'કૉન્શિયસ' (ભૂ. ગો.)

**જાગૃતિ** સ્ત્રી. [સં. जागर्ति જુઓ 'જાગૃત,' એની જેમ આ પણ સં. શુદ્ધ રૂપ નથી, છતાં લેખનમાં સર્વસ્વીકૃત થઈ ચૂકેલું હોઈ માન્ય.] જાગવું એ. (૨) (લા.) સભાનતા, સાવચેતી, સાવધતા. (૩) ચેતન

**જાગે-જાગ** (જાગ્યે-જાગ્ય) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જાગ,[3]' સા. વિ. નો 'એ' પ્ર. બંનેને લાગ્યા પછી છેલ્લે લોપ.] દરેક જગાએ, જગે જગે

**જાગો** પું. [જુઓ 'જાગવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] જાગરણ. (૨) જાગતારો, જાગરિયો. (૩) (લા.) સાવધ, સભાન, સાવચેત ['કૉન્શિયસ'

**જાગ્રત** વિ. [સં. जाग्रत् વર્ત. કૃ.] જાગતું. (૨) સભાન,

**જાગ્રદવસ્થા, જાગ્રદ્દશા** સ્ત્રી. [સં. जाग्रत् + अवस्था, दशा, સંધિથી] જાગતા હોવાની સ્થિતિ. (૨) (લા.) દ્વૈતનો અનુભવ. (વેદાંત.) [(૨) ભિખારી, માગણ

**જાચક** વિ., પું. [સં. याचक પું., અર્વા. તદ્ભવ] યાચક, માગનાર.

**જાચક-તા** સ્ત્રી. [ + સં., પ્ર.] જાચક-પણું [(૨) ભીખ

**જાચક-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [ + સં.] યાચક-વૃત્તિ, ભીખ માગવાનો ધંધો.

**જાચના** સ્ત્રી. [સં. याचना, અર્વા. તદ્ભવ] યાચના, માગણી

**જાચવું** સ. ક્રિ. [સં. याच् અર્વા. તદ્ભવ., હવે ગુ. માં વપરાતો નથી, 'યાચવું' વપરાય છે.] ભીખ માગવી

**જાચા-વેડા** પું., બ. વ. [જુઓ 'જાચું' + 'વેડા.'] કાલાવાલા કરી ભીખ માગવાની ટેવ

**જાચું[1]** વિ. [જુઓ 'જાચવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] (લા.) કંટાળો આપે એટલા કાલાવાલા કરી ભીખ માગનારું

**જાચું[2]** વિ. [સં. जात्यक- > પ્રા. जच्चअ-] ઉત્તમ કુળમાં જન્મેલું, અભિજાત

**જાજમ** (-મ્ય) સ્ત્રી. [તુર્કી. જાજિમ્] પહોળું વિશાળ પાથરણું, મોટી શેતરંજી [(લા.) ખૂબ વૃદ્ધ

**જાજર** વિ. [સં. जर्जर > પ્રા. जज्जर] જર્જરિત થયેલું. (૨)

**જાજર-માન** વિ. [આ શબ્દને સં. जाज्वल्यमान સાથે સંબંધ નથી, °मान વર્ત. કૃ. ના પ્ર. પૂરતું સાદૃશ્ય, જુઓ 'જાજર.'] જર્જરિત થયેલું, ખૂબ જ જૂનું. (૨) (લા.) સામા માણસ ઉપર પ્રતિભા પાડનારું [જુઓ 'જાજર.'

**જાજરું[1]** વિ. [ જુઓ 'જાજર' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ]

**જાજરું[2], -રૂ** ન. [ફા. 'જા' + અર. 'જુરૂર્'–જરૂર જવાની જગા] (લા.) સંડાસ, સંધાસ, પાયખાનું, 'લેટ્રિન'. (૨) (લા.) મળ, વિષ્ટા

**જાજવું** વિ. ભારે, વજનદાર

**જાજ્વલ્યમાન** વિ. [સં.] પ્રકાશતું, ઝગઝગતું, દેદીપ્યમાન

**જાટ[1]** પું. [સં. जर्त > પ્રા. जट्ट] (દેશવાચક નામ ઉપરથી) પંજાબ બાજુની એક ક્ષત્રિય પ્રજા અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**જાટ[2]** (-ટ્ય) સ્ત્રી. બકરાં ઘેટાંના જાડા વાળ, જાડી ઊન

**જાઠ** (-ઠ્ય) સ્ત્રી. [સં. यष्टि > પ્રા. जट्ठि] તળાવની વચ્ચે રાખવામાં આવતો દાંડો. (૨) તલ અથવા શેરડી પીલવાના સંચાની ધરી [એક જાતની માળા

**જાઠો** પું. સોનાની મોતી જેવા દાણાની કંઠમાં પહેરવાની

**જાઠરાગ્નિ** પું. [સં. जाठर + अग्नि] જુઓ 'જઠરાગ્નિ.'

**જાડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાડું.[1]'] જાડાપણું, જાડાઈ. [૦ કાઢવી (રૂ. પ્ર.) પાતળું કરવું]

**જાડ-જીભું** વિ. [જુઓ 'જાડું[1]' + 'જીભ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.) સામાને માઠું લાગે એ રીતનું બોલનારું

**જાડ-જોડું** વિ. [જુઓ 'જાડું[1]' + 'જોડવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] જરા જાડું, નહિ જેવું જાડું [(લા.) જડ બુદ્ધિનું

**જાડ-ધરું** વિ. [જુઓ 'જાડું[1]' + 'ધરવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.]

**જાડ-ધાર, -રું** વિ. [જુઓ 'જાડું[1]' + 'ધારવું' ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] (લા.) જુઓ 'જાડ-ધરું.'. (૨) અવિવેકી, અવિનયી. (૩) મિજાજ કરનારું [પણું, જાડાઈ, સ્થૂલતા

**જાડપ** (-પ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાડું[1]' + ગુ. ત. પ્ર.] જાડા-

**જાડ-પછેડી-નું** વિ. [જુઓ 'જાડું[1]' + 'પછેડી' + ગુ. 'નું' છ. વિ. ના અર્થનો અનુગ.] (લા.) સીમમાં કામ કરનાર કોળી રબારી ભરવાડ વાઘરી વગેરે અને ગામમાં કામ કરનારાં

વસવાયાંના વર્ગનું ['જાડપ.'
**જાડપણ** ન. [જુઓ 'જાડું૧' + ગુ. 'પણ' ત. પ્ર.] જુઓ
**જાડ-પાંગળ** વિ. [જુઓ 'જાડું૧' + 'પાંગળું.'] (લા.) મોટા કણ કે દાણાવાળું
**જાડ-પોગળું, -ળું** વિ. [જુઓ 'જાડું૧' + સં पुद्गलक- > પ્રા. પોગ્ગલઅ-] (લા.) જુઓ 'જાડ-પાંગળ.' (૨) જૂના જમાનાના રીતરિવાજ સાચવી રહેલું, સાદાઈવાળું
**જાડ-પોતું** વિ. [જુઓ 'જાડું૧' + 'પોત' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] જાડા પોતનું, જાડા વણતરવાળું, ઘટ્ટ વણાટનું
**જાડ(-ડા)-બળિયું** વિ. [જુઓ 'જાડું૧' + 'બળિયું.'] સાહસિક રીતે બળ કરનારું. (૨) (લા.) બોલવામાં બીજાને થકવે તેવું. (૩) બહુ બોલકણું
**જાડ-ભાયું** વિ. [જુઓ 'જાડું૧' + 'ભાઈ' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] ઘણા ભાઈઓવાળું, બહોળા કુટુંબવાળું
**જાડંબો** (જાડમ્બો) પું. સિંહાસનનો એક ભાગ, પીઠ. (શિલ્પ.)
**જાડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાડું૧' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] જુઓ 'જાડપ.' [નીચેની ભમરી
**જાડા-ગોમ** (-મ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાડું૨' દ્વારા.] ઘોડાની ગરદન
**જાડા-બળિયું** જુઓ 'જાડ-બળિયું.'
**જાડા-મોઢું** જુઓ 'જાડું-મોઢું.' [જુઓ 'જાડપ.'
**જાડાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાડું૧' + ગુ. 'આશ' ત.પ્ર.]
**જાડિયું** વિ. [જુઓ 'જાડું૧' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (તિરસ્કારમાં) જાડું
**જાડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાડું૨'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જડબાનો ભાગ, દાંતની બેવડ. [ ૦ ફાટવી (રૂ. પ્ર.) બોલવું, વચન ઉચ્ચારવું]
**જાડું૧** વિ. [સં. जाड्य > પ્રા. जड्ड નો 'જાડ' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] મંદ બુદ્ધિનું, જડ. (૨) (લા.) શરીરે વધુ પડતું જાડાઈવાળું. (૪) રગડો હોય તેવું, ઘાટું. (૫) ફુમાશ વિનાનું, ઘાટા પોતનું. [-ડી ચામડીનું (રૂ.પ્ર.) કઠણ દિલનું, લાગણી વિનાનું. -ડી રૂપરેખા (રૂ.પ્ર.) સામાન્ય રૂપરેખા, 'બ્રોડ આઉટ-લાઇન.' ૦ અનાજ (રૂ.પ્ર.) બરછટ અનાજ. ૦ ખદ્દડ (રૂ.પ્ર.) ડાંસીને વણેલું. ૦ ધકૂબ(-ખ્ખ)ડ (રૂ.પ્ર.) જાડું ને મજબૂત. ૦ ધીંગ, ૦ પાડું (રૂ.પ્ર.) ખૂબ જાડું. ૦ પાતળું (રૂ.પ્ર.) જેવું તેવું. ૦ બમલોલ (રૂ.પ્ર.) જુઓ 'જાડું ધીંગ.' ૦ મોઢું (-ઑઢું) (રૂ.પ્ર.) જેવું તેવું, સાધારણ ૦ રેડ, ૦ રોડ (રૂ.પ્ર.) રગડા જેવું ઘાટું]
**જાડું૨** ન. જડબાનો ભાગ, મોઢું. [-ડાં મળી જવાં (રૂ.પ્ર.) બોલવાની તાકાત ન હોવી. (૨) શરીરનું દૂબળું થઈ જવું. ૦ ફાટવું (રૂ.પ્ર.) બોલી શકાવું]
**જાડેજો** પું. ['જાડો'–કચ્છના 'સમા' વંશના એક રાજાનું નામ + કચ્છી 'જો' છ. વિ. નો અનુગ] જાડાના વંશનો પુરુષ (કચ્છ મોરબી જામનગર ધ્રોળ ગોંડળનો રાજવંશ અને ફટાયા). (સંજ્ઞા.)
**જાડેજાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાડેજો' + ગુ. 'આણી' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જાડેજા વંશમાં પરણીને આવેલી સ્ત્રી
**જાડેજી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાડેજો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જાડેજા વંશની પુત્રી. (૨) જાડેજાઓની કચ્છી બોલી. (સંજ્ઞા.)
**જાડેરું** વિ. [જુઓ 'જાડું૧' + ગુ. 'એરું' ત.પ્ર.] વધું જાડું
**જાડ્ય** ન. [સં.] જડતા. (૨) આળસ, 'ડલ-નેસ' (જે. દી.)
**જાડ્ય-જનક** વિ. [સં.] બુદ્ધિની જડતા જન્માવે તેવું
**જાણ૧** વિ. [જુઓ 'જાણવું,'–કર્તૃવાચક.] જ્ઞાતા, જાણકાર, માહિતગાર. [૦કાકો (રૂ.પ્ર.) દોઢડાહ્યો]
**જાણ૨** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાણવું'—ક્રિયાવાચક.] જાણવું એ, જ્ઞાન, ખ્યાલ. (૨) માહિતી. [૦ કરવી (રૂ.પ્ર.) ખબર આપવી] [ધરાવનારું, 'નોલેજિયેબલ'
**જાણ-કાર** વિ. [સં. ज्ञान > પ્રા. जाण + સં. कार] માહિતી
**જાણકારી** સ્ત્રી. [ + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] જાણકારપણું, માહિતી, 'કૉમ્પિટન્સી'
**જાણતલ** વિ. વિ. [જુઓ 'જાણવું' દ્વારા.] માહિતી રાખનારું
**જાણ-પણ** ન. [જુઓ 'જાણ૧' + ગુ. 'પણ' ત.પ્ર.] જાણકારી, માહિતગારી. (૨) આવડત
**જાણ(-ન)-પિછાણ(-ન)** (જાણ્ય-પિછાણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાણ૨' + 'પિછાણ'; હિં 'જાન-પિછાન;' સમાનાર્થી શબ્દોની દ્વિરુક્તિ.] ઓળખ, ઓળખાણ [અંદરની છૂપી માહિતી જાણનારું
**જાણ-ભેદુ** વિ. [જુઓ 'જાણ૧' + સં. भेद + ગુ. 'ઉ' ત.પ્ર.]
**જાણવી** વિ. [જુઓ 'જાણવું' દ્વારા] જાણ રાખનાર, માહિતગાર
**જાણવું** સ.ક્રિ. [સં. ज्ञा- > जाना > પ્રા. जाण પ્રા. તત્સમ] ખ્યાલ મેળવવો. (૨) સમઝવું. (૩) પિછાણવું, ઓળખવું. (૪) (લા.) કદર કરવી, ઈનામ આપવું [જાણી-જોઈ ને, જાણી-બૂઝીને (રૂ.પ્ર.) ઇરાદાપૂર્વક, 'ડેલિબરેટલી.'] જણાવું૨ કર્મણિ,, ક્રિ. જણાવવું૨ પ્રે., સ.ક્રિ.
**જાણીતું** વિ. [જુઓ 'જાણવું' + ગુ. 'ઈતું' કર્મણિ. કૃ.પ્ર.] જેના વિષયમાં જાણકારી હોય તેવું, ઓળખીતું. (૨) નામીચું, પંકાયેલું. (૩) (લા.) અનુભવી [થોડું-ઘણું જાણનારું
**જાણું-વાણું** વિ. [જુઓ 'જાણ,૧'–દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.]
**જાણે** (૦ કે) ક્રિ.વિ. [સં. जाने > પ્રા.जाणे વર્ત. કા., પ.પુ., એ.વ., ઉત્પ્રેક્ષાનો અર્થ આપનાર શબ્દ, + 'કે.૨'] માનો કે, ધારો કે, શું ન હોય!
**જાણે-અજાણે** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'જાણ૨' + 'અ-જાણ' + ગુ., સા. વિ., પ્ર. 'એ' બેઉને.] જાણમાં કે અજાણમાં, જાણ્યે-અજાણ્યે (હકીકતે તો 'જાણ્યે-અજાણ્યે' ઉચ્ચરિત થાય છે. 'ય' ન લખવાથી 'જાણે-અજાણે' કેટલાક લેખકો લખે છે, જે ઉપર બતાવ્યા પ્રમાણે આવી શકે.)
**જાણે કે** જુઓ 'જાણે.'
**જાણ્યું** વિ. વિ. [જુઓ 'જાણવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] જાણેલું. [-ણ્યામાં (રૂ.પ્ર.) ખ્યાલ છે ત્યાંસુધી. -ણ્યા મેળે (રૂ.પ્ર.) જાણવામાં આવતાં. ૦ પીણ્યું (રૂ.પ્ર.) સહેજસાજ સાંભળવામાં આવેલું]
**જાણ્યે અજાણ્યે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જાણ્યું' + 'અ-જાણ્યું' + ગુ. 'એ' સા. વિ., એ.વ., પ્ર. બેઉને.] જુઓ 'જાણે-અજાણે.'
**જાત૧** વિ. [સં.] જન્મેલું
**જાત૨** (-ત્ય) સ્ત્રી. [સં. जाति] જાતિ, જ્ઞાતિ, વર્ણ. (૨) વંશ, કુળ. (૩) પંડ. [૦ ઉપર જવું (-ઉપરથ-) (રૂ.પ્ર.) કુલનું હલકાપણું બતાવવું. ૦ ઓગવી (રૂ.પ્ર.) શરીરને કામથી ઘસી નાખવું (૨) મરણ પામવું. ૦ ચોરવી (રૂ.પ્ર.) કામ કરવામાં

ઓછો શ્રમ લેવો. ૦ **છુપાવવી** (રૂ.પ્ર.) પોતા વિશે ઓળખ ન થવા દેવી. ૦ **તોડવી** (રૂ.પ્ર.) બહુ ખંતથી કરવું. ૦ **બોળવી** (-બૉળવી) (રૂ.પ્ર.) કુળને કલંક લાગે તેવું કરવું. ૦**માં લેવાવું** (રૂ.પ્ર.) પ્રતિષ્ઠા ખાતર નુકસાન વેઠવું] [અંગત અનુભવ

**જાત-અનુભવ** (જાત્ય-) પું. [જુઓ 'જાત[2]' + સં.] પોતાનો

**જાત-આવડત** (જાત્ય-આવડત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાત[2]' + 'આવડત.'] પોતાની મેળે ઊભી થયેલી કાર્ય-શક્તિ, હૈયા-ઉકલત

**જાત-ઈનામી** (જાત્ય-) વિ. [જુઓ 'જાત[2]' + 'ઈનામી.'] વંશપરંપરાને બદલે પોતાના જીવનકાળમાં જ ઈનામ તરીકે મળેલું

**જાતક** વિ., ન. [સં.] જન્મેલું, જ્યોતિષનો વિષય બનેલું (માનવી). (૨) (ન.) જ્યોતિષ શાસ્ત્રની એક શાખા (ફલાદેશ આપનારી), ફલ-જ્યોતિષ. (૩) બૌદ્ધ ધર્મનું બુદ્ધના પૂર્વજન્મનું કથા-વસ્તુ. (સંજ્ઞા.)

**જાતક-કથા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જાતક(૩).'

**જાતક-ગ્રંથ** (-ગ્રન્થ) પું. [સં.] ફલ-જ્યોતિષનો તે તે ગ્રંથ. (૨) જાતક-કથા [એનો સમૂહ

**જાતક-ચક્ર** ન. [સં.] જન્મેલાનું શુભાશુભ સૂચવનારી કુંડળી-

**જાત-કમાઈ** (જાત્ય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાત[2]' + 'કમાઈ.'] પોતે પંડે વ્યવસાય વગેરેથી કરેલી કમાણી, જાત-મહેનતની કમાઈ

**જાત-કર્મ** ન. [સં.] પુત્રનો જન્મ થતાં કરવામાં આવતો હિંદુઓનો એક સંસ્કાર

**જાત-કાર** પું. [અનુ.] ઝાતકાર, ઝગમગાટ, પ્રકાશનો ઝગારો

**જાત-છેતરામણ** (જાત્ય-) ન., (જાત્ય-છેતરામણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાત[2]'+ 'છેતરામણ.'] પોતાની જાતને છેતરવાપણું, જાણી-બૂઝીને અનિષ્ટ કરવાપણું, આત્મ-વંચના

**જાત-જમાત** (જાત્ય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાત[2]' + 'જમાત.'] જાતનો સમૂહ, જાતભાઈઓનો મેળાવો

**જાતડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાત[2]'+ ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (તિરસ્કારમાં) નાત. (૨) પંડ

**જાત-ટોકણી** સ્ત્રી., -ણું ન. [જુઓ 'જાત[2]' + 'ટોકણી'- 'ટોકણું.'] ચિત્તને સાવધાન રાખવાની ચીવટ

**જાત-પગાર** (જાત્ય-) પું. [જુઓ 'જાત[2]' + 'પગાર.'] અંગત કારણે અપાતો વિશેષ 'પગાર,' 'પર્સનલ-પે'

**જાત-પરખ** (જાત્ય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાત[2]' + 'પરખ.'] પોતે પોતાની જાતને ઓળખવી એ, આત્મ-પરીક્ષા

**જાત-પરાક્રમ** (જાત્ય-) ન. [જુઓ 'જાત[2]' + સં., પું.] પોતાની બહાદુરી, આત્મ-વિક્રમ

**જાત-પાંત** (જાત્ય-પાંત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાત[2]' + 'પાંત' (સં. पङ्क्ति)] કઈ નાતનું અને કયા દરજ્જાનું હોવું એ

**જાત-ફેર** (જાત્ય-) પું. [જુઓ 'જાત[2]' + 'ફેર.'] વર્ણની -જાતિની સંકરતા [આત્મ-શક્તિ

**જાત-બળ** (જાત્ય-) ન. [જુઓ 'જાત[2]' + સં.] પોતાનું બળ,

**જાત-બુદ્ધિ** (જાત્ય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાત[2]' + સં.] પોતાની બુદ્ધિ, આત્મ-બુદ્ધિ [બંધુ, નાતીલો

**જાત-ભાઈ** (જાત્ય-) પું. [જુઓ 'જાત[2]' + 'ભાઈ.'] જ્ઞાતિ-

**જાત-ભાન** (જાત્ય-) ન. [જુઓ 'જાત[2]' + સં.] પોતા વિશેનો ખ્યાલ, આત્મ-ભાન

**જાત-મહેનત** (જાત્ય-મેં:નત) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાત[2]' + 'મહેનત.'] પોતાથી થતો પ્રયત્ન કે શ્રમ, સ્વાશ્રય, શરીર-શ્રમ, 'બ્રેડ-લેબર' (મો. ક.) [જાત-મહેનત કરનારું

**જાત-મહેનતુ** (જાત્ય-મેં:નતુ) વિ. [+ જુઓ 'મહેનતુ.']

**જાત-માત્ર** વિ. [સં.] તાજું જન્મેલું, તરતનું જન્મેલું

**જાત-માહિતી** (જાત્ય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાત[2]' + 'માહિતી.'] પોતે જાતે મેળવેલી વાકેફગીરી

**જાત-મુચરકો** (જાત્ય-) પું. [જુઓ 'જાત[2]' + 'મુચરકો.'] જાતે જ પોતાને માટે આપેલી જામીનગીરી, 'પર્સનલ રેકૉગ્નિશન'

**જાત-મુલાકાત** (જાત્ય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાત[2]' + 'મુલાકાત.'] પોતે જાતે લીધેલી મુલાકાત, 'પર્સનલ વિઝિટ'

**જાત-મૃત** વિ. [સં.] જન્મ પામતાં જ મરણ પામેલું

**જાતર** સ્ત્રી. [સં. यात्रा, અર્વા. તદ્ભવ] (લા.) ઊતરતા વર્ણોમાં બકરાં પાડા કૂકડાં વગેરેનો વધ કરી માતાને ધરવાનો ઉત્સવ

**જાત-રખું** (જાત્ય-) વિ. [જુઓ 'જાત[2]' + 'રાખવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] પોતાની જાતને સાચવીને કામ કરનારું. (૨) (લા.) સ્વાર્થી [પ્રવાસ, જાત્રા

**જાતરા** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાતર.'] તીર્થ સ્થાનોનો ધાર્મિક ઉદ્દેશે

**જાતરા-વેરો** પું. [જુઓ 'જાતરા' + 'વેરો.'] યાત્રાનાં સ્થાનોમાં લેવાતો કર

**જાત-રૂપ** ન. [સં.] સોનું [જનારું

**જાતલ** વિ. [જુઓ 'જવું'-'જાવું' દ્વારા.] જનારું. (૨) યાત્રાએ

**જાત-લક્ષણ** (જાત્ય-) ન. [જુઓ 'જાત[2]' + સં.] પોતાનો પોતીકો ધર્મ કે ગુણ [કરી આપેલું લખાણ

**જાત-લખાણ** (જાત્ય-) ન. [જુઓ 'જાત[2]' + 'લખાણ.'] પોતે

**જાતલડી** (જાતલ્યડી) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાત[2]' + ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + વચ્ચે 'લ' મધ્યગ.] જાત, પંડ. (પદ્યમાં.)

**જાત-વજન** (જાત્ય-) ન. [જુઓ 'જાત[2]' + 'વજન.'] ખાસ પ્રકારનું વજન, 'સ્પેસિફિક ગ્રૅવિટી'

**જાત-વળત** ન. [જુઓ 'જાવું' + 'વળવું'-ના. વર્ત. કૃ. 'જાતું' + 'વળતું'નું લાઘવ.] જવું અને આવવું એ, 'રિટર્ન.' (૨) ક્રિ. વિ. જતાં આવતાં

**જાત-વંત** (જાત્ય-વન્ત), **જાત-વાન** (જાત્ય-) વિ. [જુઓ 'જાત[2]' + સં. वत्>वान् પું. > પ્રા. वंत] ઊંચી જાતનું. (૨) ખાનદાન. (૩) ઊંચા ગુણ ધરાવતું

**જાત-વાર** (જાત્ય-) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જાત[2]' + 'વાર'] જાતિ-વાર, નાત-વાર, ફિરકા-વાર. (૨) પ્રકાર પ્રમાણે

**જાતવારી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જાતવાર હોવાપણું

**જાત-વીતક** (જાત્ય-) ન. [જુઓ 'જાત[2]' + વીતક.'] પોતે અનુભવેલી તે તે આપત્તિ

**જાતવેદ(-દા)** પું. [સં. जातवेदाः પું.] અગ્નિ

**જાત-વેચુ** (જાત્ય-) વિ. [જુઓ 'જાત[2]' + 'વેચવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] પોતાની જાતને વેચનારું (ગુલામી કે વેશ્યાગીરી કર-વા). (૨) (લા.) પાટલી-બદલુ

**જાત-સાક્ષી** (જાત્ય-) વિ. [+ જુઓ, સાક્ષી.[1]'] નજરે જોયું હોય તેવો સાહેદી, નજર-સાક્ષી, 'આઇ-વિટનેસ'

**જાત-સુધારણા** (જાત્ય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાત<sup></sup>૨' + 'સુધારણા.'] પોતાને સુધારવાની ક્રિયા, આત્મ-શોધન

**જાત-સેવા** (જાત્ય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાત૨' + સં.] નોકર વગેરે દ્વારા નહિ પરંતુ જાતે કરેલી પરિચર્યા

**જાત-સ્વભાવ** (જાત્ય-) પું. [જુઓ 'જાત૨' + સં.] જુઓ 'જાતિ-સ્વભાવ.' [પોતાનો અધિકાર

**જાત-હક(-ક્ક)** (જાત્ય-) પું. [જુઓ 'જાત૨' + 'હક(-ક્ક).']

**જાત-હીન** (જાત્ય-) વિ. [જુઓ 'જાત૨' + સં.] જ્ઞાતિ-બહિષ્કૃત થયેલું, નાત બહાર મુકાયેલું

**જાતંગળી** (જાતઙ્ગળી) સ્ત્રી. આકડાનું દૂધ કાઢવાનું ચમાર લોકોનું એક સાધન [(વહાણ.)

**જાતારી** સ્ત્રી. [સં. યાત્રા, અર્વા. તદ્ભવ] (લા.) નાની સફર.

**જાતિ** સ્ત્રી. [સં.] જન્મને કારણે મળતો યોનિ-પ્રકાર (મનુષ્ય-જાતિ, પક્ષિ-જાતિ, પશુ-જાતિ વગેરે), 'જીનસ' (મ. ૨.). (૨) ગુણ ધર્મ આકૃતિ વગેરેથી પડેલો તે તે વિભાગ. (તર્ક.) (૩) નર માદાની દૃષ્ટિએ પડતો વિભાગ, લિંગ, 'સેક્સ.' (વ્યા.). (૪) વંશ, કુળ. (૫) જ્ઞાતિ, ફિરકો. (૬) જાતી, જાઈની વેલ. (૭) સંગીતના સાત સ્વરોમાંનો પ્રત્યેક સ્વર. (સંગીત.). (૮) માત્રામેળ છંદોનો પ્રકાર. (પિં.). (૯) પદ્ય કે ગદ્યની એવા પ્રકારની રચના કે જે એકથી વધુ ભાષામાં વાંચી શકાય (તેથી અર્થ બદલવાની પૂરી શકયતા.) (કાવ્ય.)

**જાતિ-ગત** વિ. [સં.] તે તે જાતિને-વર્ણને લગતું. (૨) તે તે જાતિને–લિંગને લગતું, 'સેક્સ્યુઅલ' (૨. વા.) [છંદ (પિં.)

**જાતિ-છંદ** (-છન્દ) પું. [સં. जाति-च्छन्दस् ન.] માત્રામેળ

**જાતિ-દોષ** પું. [સં.] લિંગ બતાવવાની ભૂલ. (વ્યા.)

**જાતિ-દ્વેષ** પું. [સં.] એકબીજી જાતિ કે જ્ઞાતિ વચ્ચેની અદેખાઈ [કર્તવ્ય

**જાતિ-ધર્મ** પું. [સં.] સ્વભાવ, સ્વ-લક્ષણ. (૨) તે તે જાતિનું

**જાતિ-નિર્દેશ** પું. [સં.] જાતિનો સર્વસામાન્ય ઉલ્લેખ, 'જનરલિઝેશન' (કે. હ.)

**જાતિ-બહિષ્કાર** પું. [સં.] નાત બહાર મૂકવાની ક્રિયા

**જાતિ-બહિષ્કૃત** વિ. [સં.] નાત બહાર મૂકેલું

**જાતિ-બહિષ્કૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જાતિ-બહિષ્કાર.'

**જાતિ-ભાઈ** પું. [+ જુઓ 'ભાઈ.'] જુઓ 'જાત-ભાઈ.'

**જાતિ-ભેદ** પું. [સં.] ભિન્ન ભિન્ન જ્ઞાતિઓ વચ્ચે રહેલી ભિન્નતા. (૨) લિંગ-ભેદ. (વ્યા.) [દીધા છે તેવું

**જાતિ-ભ્રષ્ટ** વિ. [સં.] પોતાની જ્ઞાતિના આચાર-વિચાર તજી

**જાતિ-ભ્રંશ** (-ભ્રંશ) પું. [સં.] જાતિ-ભ્રષ્ટ થવું એ

**જાતિ-મદ** પું. [સં.] અમુક પ્રકારના ઊંચા ગણાતા વર્ણનું હોવાને લઈ થતો ગર્વ, 'રેશિયલ-પ્રાઇડ'

**જાતિ-મીમાંસા** (-મીમાંસા) સ્ત્રી. [સં.] ભિન્ન ભિન્ન જાતિઓના ગુણધર્મનો વિકાસ કરતું શાસ્ત્ર, નૃવંશશાસ્ત્ર, 'એથ્નોલૉજી' (દ. બા.)

**જાતિ-લક્ષણ** ન. [સં.] જુઓ 'જાતિ-ધર્મ(૧).'

**જાતિ-લિંગ** (-લિઙ્ગ) ન. [સં.] નર કે માદા હોવાનું નિશાન કે લક્ષણ [વહેવાર

**જાતિ-વહેવાર** (-વે:વાર) પું. [+ જુઓ 'વહેવાર.'] નાત-

**જાતિ-વાચક** વિ. [સં.] જે સંજ્ઞાશબ્દ પોતાનો તેમજ પોતાના જેવા બધા જ પદાર્થોનો એકસરખી રીતે બોધ કરતો હોય તે, સંજ્ઞાવાચક, 'કૉમન' (વ્યા.)

**જાતિ-વાદ** પું. [સં.] જાતિ વ્યક્તિથી ભિન્ન રહી શકે એવો મત-સિદ્ધાંત, 'રિયાલિઝમ'. (૨) જ્ઞાતિવાદ, કોમવાદ, 'કૉમ્યુનાલિઝમ' [લિસ્ટિક'. (૨) 'કૉમ્યુનાલિસ્ટ'

**જાતિવાદી** વિ. [સં., પું.] જાતિવાદમાં માનનારું. (૧) 'રિયા-

**જાતિ-વિશિષ્ટ** વિ. [સં.] વ્યક્તિ કે પદાર્થનો બોધ થતાં તે તેના ગુણધર્મનો પણ ખ્યાલ આપી દે તેવું (શબ્દ). (તર્ક.)

**જાતિ-વિશિષ્ટ-તા** સ્ત્રી., -ત્વ ન. [સં.] જાતિવિશિષ્ટ હોવાપણું, 'કૉનોટેશન.' (તર્ક.)

**જાતિ-વિકાર** પું. [સં.] નર કે માદાને થતી વિષય-લોલુપતા

**જાતિ-વિજ્ઞાન** ન., **જાતિ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જાતિ-મીમાંસા,' 'એથ્નોલૉજી' [(મ. ન.)

**જાતિ-વિશિષ્ટતા** સ્ત્રી. [સં.] જાતિની લાક્ષણિકતા, 'કૉનોટેશન'

**જાતિ-વેર** (-વેર) ન. [સં. + જુઓ 'વેર.૨'] જન્મતાં માત્ર એકબીજાં પ્રાણીઓ વચ્ચેની સ્વાભાવિક શત્રુતા

**જાતિ-વૈલક્ષણ્ય** ન. [સં.] જાતિનું ભિન્ન હોવાપણું

**જાતિ-વ્યવસ્થા** સ્ત્રી. [સં.] જાતિનું નક્કી થયેલું બંધારણ, વર્ણ-વ્યવસ્થા, જ્ઞાતિ-વ્યવસ્થા

**જાતિ-વ્યવહાર** પું. [સં.] જુઓ 'જાતિ-વહેવાર.'

**જાતિ-શબ્દ** પું. [સં.] સામાન્ય ધર્મ-લક્ષણવાળો શબ્દ, જાતિ-વાચક કે સંજ્ઞાવાચક શબ્દ. (વ્યા.)

**જાતિ-સંકર** (-સઙ્કર) પું. [સં.] કોઈ પણ બે જાતિઓના સંમિશ્રણથી થતો નવો પ્રકાર, વર્ણ-સંકરતા

**જાતિ-સ્મર** પું., -રણ ન. [સં.] પૂર્વજન્મનું સ્મરણ

**જાતિ-સ્વભાવ** પું. [સં.] જે ગુણ લક્ષણ વગેરે ધરાવનાર જાતિમાં જન્મ થયો હોય તેની પ્રકૃતિ-ટેવ-આદત-ખાસિયત વગેરે ['જાતિ-વાદ.'

**જાતિ-સ્વાતંત્ર્ય-વાદ** (-સ્વાતન્ત્ર્ય-) પું. [સં.] જુઓ

**જાતિસ્વાતંત્ર્યવાદી** (-સ્વાતન્ત્ર્ય-) વિ. [સં., પું.] જાતિ-સ્વાતંત્ર્ય-વાદમાં માનનારું

**જાતિ-હક(-ક્ક)** પું. [સં. + જુઓ 'હક(-ક્ક).'] જુઓ 'જાત-હક.'

**જાતિ-હીન** વિ. [સં.] જુઓ 'જાત-હીન.' [સ્વાંગ

**જાતીકું** વિ. [સં. जाति + ગુ. 'ઈકું' ત. પ્ર.] પોતાનું, પોતીકું,

**જાતીય** વિ. [સં.] જાતિને લગતું, જાતિનું. (૨) લિંગ-વિષયક, સ્ત્રી-પુરુષોના સંબંધ વિશેનું, 'સેક્સ્યુઅલ'

**જાતીલું** વિ. [સં. जाति + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] જાતનું, નાતનું, નાતીલું. (૨) (લા.) ખાનદાન કુટુંબનું

**જાતુધાન** પું. [સં. यातुधान, અર્વા. તદ્ભવ] યાતુધાન, રાક્ષસ

**જાતુષ** વિ. [સં.] લાખનું બનાવેલું

**જાતે** (જાત્યે) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જાત૨' + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] પંડે, પોતે, સ્વયં, પદરથી, મેળે, મેતે

**જાતે(-તો)-જાત** (જાત્યે(-તો)-જાત્ય) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જાત,૨' દ્વિર્ભાવ.] જાતિ-વાર

**જાત્ય** વિ. [સં.] એક જ કુટુંબનું. (૨) જેનો એક ખૂણો કાટખૂણો હોય તેવું, મૂલકોણીય, 'રાઇટ-ઍન્ગલ્ડ'

**જાત્યનુભવ** પું. [સં. जाति + अनु-भव] પોતાનો અનુભવ

**જાત્યભિમાન** ન. [સં. जाति + अभि-मान પું.] સ્વાભિમાન, પોતાના વિશેનો ગર્વ કે અહંભાવ [આંધળું, જન્માંધ

**જાત્યંધ** (જાત્યન્ધ) વિ. [સં. जाति + अन्ध] જન્મથી જ

**જાત્રા** સ્ત્રી. [સં. यात्रा, અર્વા. તદ્‌ભવ] તીર્થોમાં કરવામાં આવતો ધાર્મિક પ્રવાસ. (૨) દેવસ્થાન કે તીર્થસ્થાન નિમિત્તે થતો મેળો

**જાત્રા-વેરો** પું. [+ જુઓ 'વેરો.'] જુઓ 'જાતરા-વેરો.'

**જાત્રાળુ** વિ., ન. [+ ગુ. 'આળુ' ત. પ્ર.], **જાત્રી** વિ., ન. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જાત્રા કરવા જતું, યાત્રિક

**જાથુ(-થૂક)** ક્રિ. વિ. [મરા. જાથૂ] કાયમ, હમેશાનું, સદા. [**૦નું** કાયમી, હમેશાનું, સદાનું]

**જાદર** ન. એક પ્રકારનું આછા વણાટનું ધોળું રેશમી કાપડ (હિંદુઓમાં પરણતી વખતે કન્યાનાં સાડી-પોલકું-ઘાઘરો આવાં કરાવવાનો જૂનો રિવાજ હતો.) ['જાનડી.'

**જા(-જાં)દરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાનરડી.'] જુઓ 'જાનરડી'-

**જાદરિયું** ન. લીલા પોંકની બનાવેલી એક મીઠાઈ

**જાદરું** વિ. ખોખરું, બોદું. (૨) નઠારું, ખરાબ. (૩) ઓછી શક્તિશાળી આંખનું

**જાદવ** પું. [સં. यादव, અર્વા. તદ્‌ભવ] યદુવંશમાં થયેલો પુરુષ, યાદવ. (સંજ્ઞા.) (૨) રાજપૂતોની એક એવી નૂખનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.) (૩) રાજપૂતોમાંથી ઊતરી આવેલી ભિન્ન ભિન્ન કોમનો એ નૂખનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**જાદવાસ્થળી** સ્ત્રી. [+ સં. स्थली; વચ્ચે 'આ' મધ્યગ વધારાનો] જુઓ 'યાદવાસ્થળી.' [શ્રીકૃષ્ણ યાદવ

**જાદવો** પું. [+ જુઓ 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] યદુકુળમાં થયેલા

**જાદવી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] જાદવ સ્ત્રી. (૨) જાદવાસ્થળી [ધારી

**જાદી**[1] સ્ત્રી. હજામત કરાવતાં ચોટલીનો ભાગ રાખવો એ,

**-જાદી**[2] સ્ત્રી. [ફા.] દીકરી, પુત્રી. (ગુ. માં સમાસમાં અંતે: શાહજાદી, અમીરજાદી, હરામજાદી વગેરે) [ગારુડી-વિદ્યા

**જાદુ, -દૂ** ન. [ફા. જાદૂ] ઇલમ, મંત્રમોહિની, નજરબંદી,

**જાદુ(-દૂ)ઈ** વિ. [ફા. દ્વારા] જાદુથી કરવામાં આવેલું, 'મૅજિક.' (૨) ચમત્કારિક [છળકપટ

**જાદુ(-દૂ)-કપટ** ન. [+ સં.] જાદુ અને કપટ, છળપ્રપંચ,

**જાદુ(-દૂ)-ખેલ** પું. [+ સં.] હાથચાલાકી—નજરબંદીનો તમાસો

**જાદુ(-દૂ)-ખોર, જાદુ(-દૂ)-ગર** વિ. [ફા.] જાદુના ખેલ કરનાર. (૨) (લા.) તરકીબ અજમાવનાર માણસ, ભેપાની માણસ

**જાદુ(-દૂ)ગરી** સ્ત્રી. [ફા.] જાદુગરની કળા, જાદુગરની વિદ્યા

**જાદુ(-દૂ)ગારું** વિ. [ફા. 'જાદૂગર' દ્વારા] જાદુ કરનારું. (૨) (લા.) મોહક

**જાદુ(-દૂ)-ગીર** જુઓ 'જાદુ-ગર.'

**જાદુ(-દૂ)ગીરી** જુઓ 'જાદુગરી.'

**જાદુ(-દૂ)-ટોણાં** (-ટોણાં) ન., બ. વ. [+ જુઓ 'ટોણો'—, અહીં ન.], **-ણો** પું. જાદુનો નાનો પ્રયોગ. (૨) (લા.) ભૂત પિશાચ વગેરેની અસર કાઢવા કરાતો ટુચકો

**જાદુ(-દૂ)-ભર્યું** વિ. [+ જુઓ 'ભરવું'+ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] જેમાં નજરબંદીની શક્તિ કે ક્રિયા થઈ છે તેવું

**જાદુ(-દૂ)-મંતર** (-મન્તર) પું. [+ સં. मन्त्र નું અર્વા. તદ્‌ભવ] જાદુ કરવા માટે પ્રયોજવામાં આવતો મંત્ર

**જાદુ(-દૂ)-વિદ્યા** સ્ત્રી. [+ સં.] નજરબંદી કરી ખેલ કરવાનો ખયાલ આપતું શાસ્ત્ર, જાદુગરની વિદ્યા

**-જાદો** પું. [ફા. જાદહ્] પુત્ર (સમાસને અંતે: શાહજાદો, અમીરજાદો, હરામજાદો વગેરે)

**જાધ** પું. માંચી ઉપરનો ભાગ

**જાન**[1] સ્ત્રી. [દે.પ્રા. जण्णा] વરના પરણવા જતી વેળાનો સગાંસંબંધીઓનો સાથે નીકળતો સમૂહ, બરાત. [**૦ જોડવી** (રૂ.પ્ર.) ઠાઠમાઠથી સગાં સંબંધીને લઈ નીકળવું. **૦ શોભાવવી** (રૂ.પ્ર.) જાનમાં જોડાવું.]

**જાન**[2] પું. [ફા.] જીવ, પ્રાણ. [**૦ આપવો, ૦ દેવો** (રૂ.પ્ર.) કુરબાની આપવી, મૃત્યુને ભેટવું. **૦ આફરીન** (રૂ. પ્ર.) સર્જન કરનારો ઈશ્વર. **૦ખાવો** (રૂ.પ્ર.) સતાવવું, હેરાન કરવું. **૦ ચોરવો** (રૂ.પ્ર.) કામચોરી કરવી. **૦ જવો, ૦ નીકળવો** (રૂ.પ્ર.) મરણ પામવું. **૦ પર આવવું** (રૂ.પ્ર.) મરણિયું થઈ ઝુકાવવું. **૦ પર ખેલવું** (રૂ.પ્ર.) મરણની દરકાર રાખ્યા વિના કામ કરવું. **૦ લેવો** (રૂ.પ્ર.) ખૂન કરવું]

**જાન**[3] ન. નુકસાન, જયાન

**જાનકી** સ્ત્રી. [સં.], **૦જી** ન., બ.વ. [+ 'જી' માનાર્થે] વિદેહના જનકવંશના રાજાની કુંવરી—સીતા (રામ-પત્ની)

**જાનકી-જીવન** વિ., પું., બ.વ. [સં.], **જાનકી-નાથ, જાનકી-રમણ** પું., બ.વ. [સં.] જાનકી-સીતાના પતિ—રામ

**જાન-ગરું** વિ. [જુઓ 'જાન[2]' દ્વારા.] જાનના જોખમે ઇષ્ટ વસ્તુ મેળવનારું

**જાનડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાન[1]' + ગુ. 'ડી' ત.પ્ર.] વર પરણાવવા જતી જાનમાં ભાગ લેનારી સ્ત્રી, જાદરણી

**જાન-નિસાર** પું. [ફા.] પ્રાણનો ત્યાગ, સ્વાત્માર્પણ. (૨) વિ. પ્રાણના ભોગે કામ કરનારું [ત્માર્પણ

**જાન-નિસારી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] જાન-નિસાર, સ્વા-

**જાનપદ, જાનપદીય** વિ. [સં.] શહેરી વિભાગની બહારના સમગ્ર પ્રદેશને લગતું. (૨) ગામડિયું

**જાન-પિછાન** જુઓ 'જાણ-પિછાણ.' [(૨) લડવૈયો

**જાન-ફેશાશ** પું. [ફા.] જાનની પરવા ન કરનારો પુરુષ.

**જાન-ફિશાન** વિ. [ફા.] ખંતવાળું, ઉમંગી

**જાનફિશાની** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ખંત, ઉમંગ. (૨) જુઓ 'જાન-નિસાર(૧)'—'જાન-નિસારી.' [મિલકત

**જાન-માલ** પું. [જુઓ 'જાન[2]' + 'માલ.'] પ્રાણ અને માલ-

**જાનરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાનડી' + ગુ. 'ર' સ્વાર્થે મધ્યગ.] જુઓ 'જાનડી.' [સર્પ. 'બંને માટે જુઓ 'જનાવર.')

**જાન-વર** ન. [ફા. જીવવાળું પ્રાણી] પશુ, ઢોર. (૨) (લા.)

**જાનવરી** સ્ત્રી. [ફા.] જાનવરપણું. (૨) (લા.) હેવાનિયત

**જાન-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક વેલ

**જાન(-નુ)વો** પું. [સં. जानु દ્વારા] ગરમીથી નીકળેલો મોટો ફોલ્લો. (૨) માણસ કે ઘોડા વગેરેના ઘૂંટણમાં થતો એક રોગ

**જાન(-નુ)વો વા, -વાયુ** પું. [+ સં. वायु, वात > પ્રા. वाअ] ઘૂંટણમાં થતો સંધિવાનો પ્રકાર

**જાનાં** સ્ત્રી. [ફા. વહાલું] માશૂક, પ્રિયા

**જાનિ(-નૈ)યો** જુઓ 'જાનૈયો.'

**જાની**૨ પું. [સં. याज्ञिक- > પ્રા. जन्निअ-] બ્રાહ્મણોની એક અટક અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.) [પ્રાણપ્રિય

**જાની**૩ વિ. [ફા.] જાન આપવા તૈયાર થાય તેવું, દિલોજાન,

**જાની-વાસ** પું. [જુઓ 'જાન૧' + સં.; વચ્ચે 'ઈ'નો પ્રક્ષેપ.] -સો પું. [+ ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] પરણવા આવેલા વરની જાનનો ઉતારો. [-સો ફાટ્યો થવો (રૂ.પ્ર.) ઘરના જ માણસ તરફથી ખાનગી વાત બહાર પડવી]

**જાનુ** પું., સ્ત્રી. [સં., ન.], ૦પ્રદેશ પું. [સં.] ઘૂંટણ, ગોઠણ

**જાનુવો** જુઓ 'જાનવો.'

**જાનુવો વા**, -વાયુ જુઓ 'જાનવો વા,-વાયુ.'

**જાનુ-શીર્ષકાસન, જાનુ-શીર્ષાસન** ન. [સં. जानु-शीर्ष, ०क + आसन] યોગનાં ૮૪ આસનોમાંનું એક આસન. (યોગ.)

**જાનેવારી** જુઓ 'જુઓ 'જાન્યુઆરી.'

**જાનેડી** જુઓ 'જાનરડી' (પ્રવાહી ઉચ્ચારણ).

**જાનૈયો** પું. [જુઓ 'જાન૧' + ગુ. 'ઐયો' ત. પ્ર.] પરણવા જતા વરની જાનમાંનો તે તે પુરુષ, જાનેયો

**જાનોજિગર** વિ. [ફા.] પ્રાણ-પ્રિય, ખૂબ વહાલું

**જાનોતર** વિ. [જુઓ 'જાન૧' દ્વારા.] જાનને લગતું, જાનમાંનું

**જાન્યુઆરી** પું. [અં.] ખ્રિસ્તી વર્ષનો પહેલો મહિનો, જાનેવારી. (સંજ્ઞા.)

**જાન્વસ્થિ** ન. [સં. जानु + अस्थि] ઘૂંટણનું હાડકું

**જાપ** પું. [સં.] જુઓ 'જપ.'

**જાપક** વિ., પું. [સં.] જપ કરનાર (બ્રાહ્મણ), જપિયો, જપી

**જાપતા-રજિસ્ટર** ન. [જુઓ 'જાપતો' + અં.] કબજો બતાવનારી નોંધનો ચોપડો, 'સર્વેઇલન્સ રજિસ્ટર'

**જાપતો** પું. [અર. જાબિતહ્] જાપ્તો, બંદોબસ્ત, કબજો, 'કસ્ટડી.' [-તામાં રાખવું (રૂ. પ્ર.) કબજામાં સાચવવું. ૦ મૂકવો (રૂ. પ્ર.) કબજો સાચવવા ચોકી પહેરો મૂકવો. ૦ રાખવો (રૂ. પ્ર.) કબજો સાચવવો]

**જા-પરું** ન. [જુઓ 'જા' (આજ્ઞા., બી. પુ., એ. વ.) + 'પરું' (દૂર)] (લા.) જતું કરવું એ, ધ્યાનમાં ન લેવું, ન ગણકારવું એ

**જાપાની, -નીઝ** વિ. [અં. 'જાપાન' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર. અને અં.] જાપાન દેશને લગતું, જાપાન દેશનું

**જાપિયો, જાપી** વિ., પું. [જુઓ સં. जाप + ગુ. 'ઇયું'- 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'જપિયો'- 'જપી.'

**જાપ્તો** જુઓ 'જાપતો.'

**જાપ્ય** વિ. [સં.] જપ કરવા યોગ્ય, જપ કરવા જેવું

**જાફત** જુઓ 'જિયાફત.' [(કેસરના રંગની)

**જાફર** પું. [અર. જઅ્ફરાન્] કલમી આંબાની એક જાત

**જાફરમાની** વિ. [અર. 'જઅ્ફરાન્' દ્વારા ગુ.] કેસરિયા રંગનું

**જાફરાન** ન. [અર. જઅ્ફરાન્] કેસર

**જાફરાની** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] કેસરિયા રંગનું

**જાફરાબાદી** વિ. ['જાફરાબાદ' - સૌરાષ્ટ્રને દક્ષિણ ભાગે આવેલું એક શહેર + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જાફરાબાદને લગતું

**જાફરાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'જાફરાન' દ્વારા 'જાફરું.'] (લા.) કેસરના જેવા માથાના અવ્યવસ્થિત વાળ, જાફરિયાં

**જાફરિયાળું** વિ. [જુઓ 'જાફરાં'માં 'જાફરું' + ગુ. 'ઇયું' + 'આળું' ત. પ્ર.] જાફરાંવાળું

**જાફરિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'જાફરાં'માં 'જાફરું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'જાફરાં.'

**જાફરિયું** વિ. [જુઓ 'જાફરાં' -એ. વ. 'જાફરું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.], **જાફરું** વિ. [જુઓ 'જાફર' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] જાફરાંવાળું, ગુચ્છાવાળા વાળવાળું [ફુતરો

**જાફરો** વિ., પું. [જુઓ 'જાફરું.'] (લા.) ગુચ્છાદાર વાળવાળો

**જાફાટ** ન. ભેદરકારી

**જા-બ-જા** ક્રિ. વિ. [ફા.] ઠેકઠેકાણે, સ્થળે સ્થળે. (૨) (લા.) ઘણું વધારે પડતું [પડે તેવું, જાસલ. (૪) સડેલું

**જાબર** વિ. નબળું, દુર્બળ. (૨) વૃદ્ધ, ઘરડું. (૩) તૂટી ભાંગી

**જાબલું** ન. નાનું અને છીછરું ખાબોચિયું

**જાબાલિ** પું. [સં.] એ નામનો ઉપનિષત્કાલનો એક ઋષિ. [(સંજ્ઞા.)

**જામ**૧ પું. [સં. याम, અર્વા. તદ્ભવ] યામ, પ્રહર, પહોર

**જામ**૨ પું. [ફા.] પડઘીવાળો પ્યાલો (મોટેભાગે 'દારૂનો પ્યાલો')

**જામ**૩ પું. સિંધમાં સમા રાજપૂતો વગેરેનો રાજશાહી એક ઇલકાબ (જે સમા રાજપૂતો કચ્છમાં આવતાં લેતા આવ્યા અને જામ રાવળે નવાનગર વસાવી જાડેજા રાજ્ય સ્થાપતાં નવાનગરના રાજવીઓનાં નામોની પૂર્વનો ઇલકાબ બન્યો.) (સંજ્ઞા.) [સજ્જડ ચોંટી ગયેલું

**જામ**૪ ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જામવું.'] ઠરીને ચોંટી ગયેલું,

**જામ-ખાનું** ન. [ફા. જામહ્-ખાનહ્' અને 'જુઓ 'જામો' + 'ખાનું.'] કપડાં પહેરવાનો ઓરડો. (૨) કાચ જડ્યા હોય તેવો ખાસ ઓરડો, આયના-ખાનું

**જામગ(-ગી)રી** સ્ત્રી. [ફા. જામ્ગીરી] તોપ કે બંદૂકના કાનમાંના દારૂને સળગાવવાની સળગતી દોરી, કાકડી, પલીતો. [૦ ચાંપવી ૦ મૂકવી, ૦ સળગાવવી (રૂ. પ્ર.) ઉશ્કેરી મૂકવું, ઉશ્કેરાટ ફેલાવવો] [ઘતો નાનો ગોળ સોજો

**જામઠું** ન. જુઓ 'ધ્રામઠું.' (૨) ચાંચડ મચ્છર વગેરેના કરડથી

**જામણ** ન. [જુઓ 'જામવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] (દહીં બનાવવા દૂધમાં નખાતું) મેળવણ, આખરણ, અધરકણ

**જામણી** સ્ત્રી. લાકડાનો ફાટેલો ટુકડો [પરશુરામ. (સંજ્ઞા.)

**જામદગ્ન્ય** પું. [સં.] ભૃગુવંશના જમદગ્નિ ઋષિનો પુત્ર --

**જામદાની** સ્ત્રી. [ફા. જામહ્-દાની] કપડાં રાખવાની પેટી કે થેલી. (૨) પોતમાં વેલની ભાત પાડી હોય તેવું એક કાપડ

**જામ-દાર**૧ વિ. [ફા. જામહ્-દાર] કપડાં દાગીના વગેરે વસ્તુઓ સાચવનાર (અમલદાર)

**જામ-દાર**૨ વિ. [ફા.] પાણી પાવાનું કામ કરનાર

**જામદાર-ખાનું** ન. [જુઓ 'જામદાર૧' + 'ખાનું.'] કપડાં દાગીના રોકડ વગેરે સાચવવાનું મકાન કે ઓરડો, ખજાનો, ઝવેરખાનું

**જામદારી**૧ સ્ત્રી. [ફા. જામહ્-દારી] જામદારખાનાની કામગીરી

**જામદારી**૨ સ્ત્રી. [ફા.] પાણી પાવાની કામગીરી

**જામનગરી** વિ. ['જામનગર' - સૌરાષ્ટ્રનું જાણીતું નગર + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જામનગરને લગતું, જામનગરનું

**જામ-નટ** પું. [જુઓ 'જામ૪' + અં.] સ્ક્રૂ ઉપરની ચાકી ઢીલી ન થાય એ માટે વાઇસર જેવી ચાકી, 'લૉક-નટ'

**જામ(-મિ)ની** સ્ત્રી. [સં. यामिनी અર્વા. તદ્ભવ, જૂ. ગુ.] યામિની, રાત્રિ

**જામ-ફલ(-ળ)** ન. [ઝાડનું નામ ગુ. માં 'જામ' જાણીતું નથી + સં.] જમરૂખ, પેર [જમરૂખી

**જામફળી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] જામફળનું ઝાડ,

**જામરોસઠ** ન. એ નામનું એક ફળ-ઝાડ

**જામલી** વિ. [સં. जम्बु દ્વારા] જાંબલી, જાંબુના રંગનું, જાંબુડિયું

**જામવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'જમા,'-ના. ધા,] તળિયે બાઝવું. (૨) ઠરીને ઘન થવું, બંધાવું. (૩) જમાવટ થવી, એકઠા થઈ રહેવું. (૪) સ્થિર થઈ રહેવું. (૫) (જડ કે મૂળ) ચોંટવું. (૬) મચી પડવું. [જામી જવું (રૂ. પ્ર.) સ્થિર થઈ રહેવું. જામી પડવું (રૂ. પ્ર.) મચ્યા રહેવું, મંડી પડવું] જમાવું[2] ભાવે., ક્રિ. જમાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**જામશાહી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જામ[3]' + 'શાહી' (શાહને લગતું)] જામનગરના જામ રાજવીઓની સત્તા. (૨) વિ. જામ રાજવીઓને લગતું

**જામસરુ** ન. સ્ત્રીઓને માથા ઉપર પહેરવાનું એક ઘરેણું

**જામસાહેબ** પું. [જુઓ 'જામ[3]' + 'સાહેબ.'] જામનગરના રાજવીઓને માટેનો માનવાચક શબ્દ. (૨) (લા.) મોટો માણસ

**જામા-ખાનું** ન. [જુઓ 'જામો' + 'ખાનું.'] જુઓ 'જામદાર-ખાનું.'

**જામાતા** પું. [સં.] જમાઈ (દીકરીનો વર)

**જામા-પિછોડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જામો + 'પિછોડી.'] લગ્ન સમયે પારસીઓમાં વરને પહેરવાનો ઢીલો લાંબો અને કરચલીવાળો અંગરખો

**જામિત્ર** ન. [સં.] જન્મલગ્નથી કુંડળીમાંનું સાતમું સ્થાન. (જ્યો.)

**જામિ(-મી)ન** પું. [અર. જામિન્] બાંયધરી લેનાર, જુમ્મેદારી લેનાર, જવાબદારી લેનાર, 'બેઇલ'. (૨) બાંયધરી, જુમ્મેદારી

**જામિ(-મી)ન-અનામત** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'અનામત.'] જામિન થતાં મૂકવી પડતી રકમ, 'સિક્યોરિટી ડિપોઝિટ'

**જામ(-મી)ન-કી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'કી' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જામિનગીરી

**જામિ(-મી)ન -કે(ઍઇ)સ** પું. [+ અં.] જામિન આપવા માટેનો મુકદ્દમો, 'ચૅપ્ટર કેઇસ'

**જામિ(-મી)ન-ખત** ન. [+ જુઓ 'ખત' (દસ્તાવેજ).] જામિન થવાનો દસ્તાવેજ, જામિનગીરીનું લખાણ, 'બેઇલ-બૉન્ડ.' 'સિક્યોરિટી બૉન્ડ' [જામિનગીરી

**જામિ(-મી)ન-ગતું** ન. [+ 'ખત' > 'ગતું'; (જામિન-ખત.)]

**જામિ(-મી)ન-ગીરી** સ્ત્રી. [+ ફા.] જામિન થવું એ, જામીન તરીકેની જવાબદારી લેવી એ, 'ફાઇડેલિટી ગૅરન્ટી,' 'બેઇલ'

**જામિ(-મી)ન-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] જામિન થનાર

**જામિ(-મી)નદારી** સ્ત્રી. [ફા. પ્રત્યય] જામિનગીરી

**જામિ(-મી)ન-પત્ર** પું. [+ સં., ન.] જુઓ 'જામિન-ખત.'

**જામિ(-મી)ન-પાત્ર** વિ. [+ સં, ન.] જામિન આપી છૂટી શકાય તેવું 'બેઇલેબલ' ['જામિનગીરી.'

**જામિ(-મી)ની[1]** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] જુઓ

**જામિની[2]** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'જામિન-દાર.'

**જામિની[3]** જુઓ 'જામની.'

**જામીન** જુઓ 'જામિન'

**જામીન-અનામત** જુઓ 'જામિન-અનામત.'

**જામીન-કે(ઍઇ)સ** જુઓ 'જામિન-કે(ઍઇ)સ.'

**જામીન-ખત** જુઓ 'જામિન-ખત.'

**જામીન-ગતું** જુઓ 'જામિન-ગતું.'

**જામીન-ગીરી** જુઓ 'જામિન-ગીરી.'

**જામીન-દાર** જુઓ 'જામિન-દાર.'

**જામીનદારી** જુઓ 'જામિનદારી.'

**જામીન-પત્ર** જુઓ 'જામિન-પત્ર.'

**જામીની[1-2]** જુઓ 'જામિની.[1-2]'

**જામીન-પાત્ર** જુઓ 'જામિન-પાત્ર.' [વપરાતું એક કાપડ

**જામેદર** ન. [જુઓ 'જામો' દ્વારા.] નવાબી ઝભ્ભામાં અગાઉ

**જામે-મસ્જિદ** જુઓ 'જુમા-મસ્જિદ.' [દારૂની પ્યાલી

**જામે-શરાબ** પું. [ફા., જેમાં અર. 'શરાબ્'] શરાબનો પ્યાલો,

**જામો[1]** પું. [ફા. જામહ્] ઘેરવાળો ઘૂંટણથી પગ નીચે પહોંચતો અંગરખો (મુસ્લિમ સત્તાના સમયનો કચેરીનો પોશાક)

**જામો[2]** પું. [જુઓ 'જામવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] જમાવટ, ઠઠ. (૨) લાદો

**જામોકામ, -મી** વિ. [જુઓ 'જામવું' દ્વારા.] લાંબા સમય સુધી ટકે તેવું, ચિરંજીવ, અમર, કાયમી પ્રકારનું. [૦ જેઠવા (રૂ.પ્ર.) (પશ્ચિમ સૌરાષ્ટ્રમાં જેઠવા રાજવંશનું રાજ્ય લાંબા સમયથી ચાલતું આવેલું એ ઉપરથી) કાયમી]

**જાય** ક્રિ. [જુઓ 'જવું'માં; વર્ત. કા. અને વિધ્યર્થ, બી. પુ., એ.વ., ત્રી.પુ.] ગતિ કરે, ચાલતો થાય

**જાયકો** પું. [અર. જાઇકહ્] સ્વાદ, લહેજત

**જાયદાદ** સ્ત્રી. [ફા.] માલ-મિલકત. (૨) જાગીર, ગરાસ

**જાય-નશીન** વિ. [ફા.] વારસ તરીકે હકદાર

**જાય-પત્રી** સ્ત્રી. [સં जाति > પ્રા. जाइ + સં.] જુઓ 'જાવંત્રી.'

**જાય-ફલ(-ળ)** ન. [સં. जाति > પ્રા. जाइ + સં.] લાંબા બોરના ઘાટનું જરા નાનું કોચલાવાળું સુગંધીદાર એક ફળ (તેજાના તરીકે વપરાતું)

**જાયફળી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] જાયફળનું ઝાડ

**જાયમાન** વિ. [સં.] જન્મ પામતું, પેદા થયે જતું. (૨) (લા.) ન. ઉત્પન્ન, પેદાશ

**જાયરું** ન. [જુઓ 'જવું' દ્વારા 'જાય રે' એવો ઉદ્ગાર, + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] (લા.) જવા દેવું એ, માફી આપવી એ

**જાયરો-સ્કોપ** ન. [અં.] ધરી ઉપર ભ્રમણ કરતા પદાર્થની ગતિનું માપ આપનારું એક યંત્ર

**જાયા** સ્ત્રી. [સં.] પત્ની, ભાર્યા

**જાયા-પતી** ન., બ. વ. [સં., પું., .દ્વિ. વ.] દંપતી, ધણી-ધણિયાણી, પતિ-પત્ની (સં. માં દ્વિ. વ. હોઈ 'ઈ' દીર્ઘ જ છે.)

**જાયું** ન. [સં. जातक- > પ્રા. जायअ-] સંતાન, છોકરું. (એનું સ્ત્રી. રૂપ 'જાઈ.[3]')

**જાયો** પું. [જુઓ 'જાયું.'] પુત્ર-સંતાન, દીકરો

**જાર[1]** પું. [સં.] પારકી સ્ત્રી સાથે વ્યભિચાર કરનાર, વ્યભિચારી પુરુષ [જુઓ 'જુવાર' (ધાન્ય.)

**જાર[2]** (-રય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. जुआरी > ગુ. 'જુવાર'નું લાઘવ]

**જાર[3]** (-રય) સ્ત્રી. જુઓ 'પીલુડી.'

**જાર-કર્મ** ન. [સં.] વ્યભિચાર, છિનાળું, 'ઍડલ્ટરી'

**જારકર્મી** વિ. [સં., પું.] વ્યભિચારી, છિનાળવું

**જાર-જ, -જાત** વિ. [સં.] વ્યભિચારીથી પારકી સ્ત્રીમાં થયેલું સંતાન
**જારડી** (જારયડી) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાર[3]' + ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુવારના છોડના જેવો એક છોડ
**જાર-પટોળાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'જુહાર' > 'જાર' + 'પટોળું.'] (લા.) હિંદુઓમાં બેસતા વર્ષે સારાં વસ્ત્ર પહેરી એકબીજાને અભિનંદન દેવા જવું એ
**જાર-પ્રીતિ** સ્ત્રી. [સં.] પર પુરુષ સાથેનો પ્રેમ
**જાર-બાજરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાર[2]' + 'બાજરી.'] (લા.) પરચટ અનાજ, 'કોર્સ ગ્રેઇન્સ'
**જાર-બે-જાર** ક્રિ. વિ. ચોધાર આંસુએ
**જાર-ભૂરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાર[3]' દ્વારા.] જુઓ 'પીલુડી.'
**જાર-વાડું** ન. [જુઓ 'જાર[2]' + 'વાડો', અહીં ન.], -વું ન. [+ જુઓ 'વાવવું' દ્વારા.] જેમાં જુવાર વાવી હોય તેવું ખેતર
**જાર-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] સ્ત્રીઓ કે પુરુષોને કેવી રીતે પ્રલોભન આપી વ્યભિચાર કરવો એનું શાસ્ત્ર
**જાર-સ્ત્રી** સ્ત્રી. [સં.] જારકર્મ કરનારી સ્ત્રી, છિનાળ, જારિણી, રખાત [વાળું (સ્ત્રી.)
**જારાસક્ત** વિ. [સં. जार + आ-सक्त] પરપુરુષમાં આસક્તિ-
**જારિણી** સ્ત્રી. [સં.] જાર-સ્ત્રી, વ્યભિચારિણી, છિનાળ
**જારિયું** ન. [જુઓ 'જાર[2]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુવારનું ડૂંડું. (૨) કણસલું
**જારી[1]** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાર' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] જારકર્મ, છિનાળું
**જારી[2]** ક્રિ. વિ. [અર.] ચાલુ. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) શરૂ કરવું. ૦ થવું (રૂ. પ્ર.) શરૂ થવું. (૨) અમલમાં આવવું. ૦ રાખવું (રૂ. પ્ર.) ચાલુ રાખવું]
**જારી-વિ-જારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જારી,[1]'—દ્વિર્ભાવ.] પકડાય નહિ એ પ્રકારનું છિનાળું. (૨) (લા.) છળ-પ્રપંચ, કાવાદાવા
**જારું** ન. [જુઓ 'જાર[1]' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] જુઓ 'જાર-કર્મ.'
**જારુલ** ન. આંજણિયાનું ઝાડ, અર્જુન વૃક્ષ
**જાલ-ઝટક** (-કચ) સ્ત્રી. જરીના કામમાં લાકડાના સાધનથી કરવામાં આવતું છાપ-કામ
**જાલમ** જુઓ 'જાલિમ.'
**જાલમ-જોર** વિ. [+ જુઓ 'જોર.'] જુલમ કરવામાં પૂરું
**જાલમી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાલમ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુલમ કરવો એ. (૨) ક્રૂરતા, નિર્દયતા
**જાલ-સાજી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાલી' દ્વારા.] ખોટી સહી કરવી એ. (૨) દગલબાજી, છેતરપીંડી
**જાલંધર** (જાલન્ધર) પું. [સં.] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે વૃંદા નામની સતીને મેળવવા વિષ્ણુએ જેનો વધ કરેલો તે એક દાનવ. (સંજ્ઞા.). (૨) પંજાબનો બિયાસ અને સતલજ વચ્ચેનો એ નામનો દોઆબ. (સંજ્ઞા.)
**જાલિમ** વિ. [અર.] જુલમ કરનારું. (૨) ભયાનક, ભયંકર
**જાલી** વિ. બનાવટી, ખોટું ઊભું કરેલું
**જાલી-બોટ** સ્ત્રી. [અં. જૉલી-બોટ'] યાંત્રિક હોડી કે મછવો, 'લૉંચ'
**જાવ** (-વ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જવું'—'જાવું.'] જવાની ક્રિયા. (૨) નિકાશ [આવ, આવક-જાવક, આવ-જા
**જાવ-આવ** (જાવ્ય-આવ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'આવવું.'] જા-
**જાવક[1]** પું. [સં. यावक, અર્વા. તદ્ભવ] જવના રંગ જેવો રંગ, રાતો રંગ, અળતાનો રંગ
**જાવક[2]** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાવ' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જવાની ક્રિયા, જાય એમ કરવું એ, નિકાસ. (૨) પું. મોકલવાનો પત્ર કે તુમાર, 'આઉટ-વર્ડ'
**જાવક-કર** પું. [જુઓ 'જાવક[2]' + સં.] માલની નિકાસ ઉપરનો વેરો, 'એક્સ્પોર્ટ ડ્યૂટી'
**જાવક-નોંધ** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાવક[2]' + 'નોંધ.'] મોકલવામાં આવતા પત્ર માલ વગેરેની નોંધ
**જાવક-બૂક** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાવક[2]' + 'અં.] જાવક-નોંધની ચોપડી
**જાવડ-ભાવડ** વિ. [એ નામના બે જૈન ગૃહસ્થો, એમનાં અવ્યવસ્થિત કામોને કારણે] (લા.) તકલાદી
**જાવર** પું. મોભ. (૨) ઢોરને માટે ઝાડમાંથી કપાતો ચારો
**જાવરો** પું. [જુઓ 'જાવ' દ્વારા.] જુઓ 'જાવક' ('આવરો-જાવરો'માં રૂઢ), 'ઇસ્યૂ'
**જાવલી** સ્ત્રી., -લું ન. ખજૂરીનાં પાંદડાંનું કરેલું ટાઢું
**જાવળ** વિ. ખૂબ જીર્ણ થયેલું. (૨) વૃદ્ધ, ઘરડું
**જાવળ-રાણો** પું. [+ જુઓ 'રાણો.'] (લા.) ફેરફાર કરનાર માણસ. (૨) સ્થિતિનું પરિવર્તન
**જાવણી** સ્ત્રી., -ણું[1] ન. [જુઓ 'જાવળ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] તરત પચી જાય તેવો માંદાને ખાવા માટેનો ખોરાક ['જાવળ.' (૨) નાજુક
**જાવણું[2]** વિ. [જુઓ 'જાવળ' + ગુ 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ
**જાવંતરી, જાવંત્રી** સ્ત્રી. [સં. जाति-पत्रिका > પ્રા. जाइ-उत्तरिआ] લીલાં જાયફળના કોચલાની સૂકવેલી પતરી, જાયપત્રી
**જાવા** પું. [સં. यावक- > પ્રા. जावअ-] પ્રશાંત મહાસાગરનો એક વિશાળ બેટ, યવદ્વીપ. (સંજ્ઞા.)
**જાવાઈ** વિ. [જુઓ 'જાવા' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] જાવાના પ્રદેશને લગતું, જાવાનું
**જાવું[1]** ન. [અનુ.] નકામો પ્રયાસ, ફાંફું. [-વાં ના(-નાં)-ખવાં (રૂ. પ્ર.) ફાંફલાં મારવાં, બાચકા ભરવા]
**જાવું[2]** અ. ક્રિ. [જુઓ 'જવું,' સૌ.] જુઓ 'જવું.' આનાં સૌ. માં 'જા' અંગવાળાં રૂપ વ્યાપક: જાઉં (જાંઉં), જાઇયે; જાજે, જાજો; જાઇશ, જાશું, જાશે, જાશો; જાતું; જાનાર આટલાં)
**જાવું[3]** અ. ક્રિ. [સં. जात- > પ્રા. जाअ-દ્વારા ના. ધા.] જન્મ પામવો, પેદા થવું (ગુ. માં ખાસ વ્યાપક નથી: માત્ર 'જે "જાયું" તે જાય' એ કહેવતમાં.)
**જાસક** વિ. જોઈયે તેટલું. (૨) જોઇયે તેનાથી વધુ
**જાસકિયાં** ન., બ. વ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] વિપુલતા
**જાસલ** વિ. તરત તૂટી જાય તેવું, તકલાદી. (૨) માંદલું, નબળા બાંધાનું [ફૂલ-છોડ
**જાસવેણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાસૂદ'—દ્વારા.] જાસૂદનો
**જાસા-ચિટ્ઠી** (-ઠ્ઠી) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાસો' + 'ચિટ્ઠી(-ઠ્ઠી).'] કોઈ પણ પ્રકારની ધમકી આપનારો છાની રીતે મોકલવામાં આવતો કાગળ [જાસવેણ
**જાસુ, -સૂદ(-દી)** સ્ત્રી. જપાકુસુમનો છોડ (વાદળી ફૂલોનો),
**જાસૂસ** પું. [અર.] ગુપ્તચર, બાતમીદાર, 'સી. આઇ. ડી.'
**જાસૂસી** સ્ત્રી. [અર.] છૂપી બાતમી મેળવવાનું કામ
**જાસૂસી-ખાતું** ન. [+ જુઓ 'ખાતું.'] સરકારનું ગુપ્તચર-ખાતું,

'સી.-આઇ. ડી,' 'એલ. આઈ. બી.'

**જાસો** પું. [ફા. જહાં-સોજ઼્] (અંગત વેરઝેરને કારણે વ્યક્તિ કે ગામલોકો પાસે માગણી મૂકી એ માગણી પૂરી ન પાડે તો જાનથી મારી નાખવાની) ધમકી. (૨) એવી ધમકીનો પત્ર, જાસા-ચિઠ્ઠી

**જાસ્તી**[1] સ્ત્રી. [અર. ઝિયાદતી] સખ્તાઈ, બળજબરી

**જાસ્તી**[2] ક્રિ. વિ. [અર. 'ઝિયાદહ્' દ્વારા] વધુ પડતું, વિશેષ, જોઇયે તે કરતાં વધુ

**જાહિ(-હે)દ** વિ. [અર. જાહિદ્] ભક્તિ કરનારું, ભક્ત

**જાહિ(-હે)લ** વિ. [અર. જાહિલ્] જુઓ 'જહાલ.'

**જાહૂદ** પું. ઇમારતી કામમાં વપરાતો એક જાતનો પથ્થર

**જાહેદ** જુઓ 'જાહિદ.'

**જાહેર** વિ. [અર. જાહિર્] છુપાવેલું નહિ તેવું, બધા જાણે તેવું. (૨) સાર્વજનિક, 'પબ્લિક.' [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) ઉઘાડું કરવું, ખોલવું. ૦ **થવું** (રૂ. પ્ર.) સૌની જાણમાં આવવું. ૦ પાડવું (રૂ. પ્ર.) બધા જાણે એમ કરવું. ૦**માં આવવું** (રૂ. પ્ર.) પ્રગટ થવું. (૨) પ્રસિદ્ધિમાં આવવું]

**જાહેર આરોગ્ય** ન. [+ સં.] વસ્તીનું નીરોગીપણું, 'પબ્લિક-હેલ્થ'

**જાહેર આરોગ્યખાતું** ન. [+ જુઓ 'ખાતું.'] રાજ્યનું પ્રજાકીય આરોગ્ય સંભાળનારું તંત્ર, 'પબ્લિક હેલ્થ ડિપાર્ટમેન્ટ'

**જાહેર-કટોકટી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'કટોકટી.'] વસ્તીમાં ઊભી થયેલી પ્રબળ તંગદિલી, 'પબ્લિક ઇમર્જન્સી'

**જાહેર-ક્ષેત્ર** ન. [+ સં.] વસ્તી વચ્ચેનો કાર્ય-વિસ્તાર

**જાહેર ખબર** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ખબર.'] સૌ કોઈની જાણ માટેની વિગત કે સમાચારનું લખાણ અને મુદ્રણ, 'એડ્વ-ર્ટાઇઝ઼્મેન્ટ'

**જાહેર ટ્રસ્ટ** ન. [+ અં.] સર્વે લોકોને ઉપયોગમાં આવે તેવું ફંડ કે નિધિ, સાર્વજનિક ટ્રસ્ટ, 'પબ્લિક ટ્રસ્ટ'

**જાહેર તંત્ર** (-તન્ત્ર) ન. [+ સં.] સાર્વજનિક પ્રતિનિધિઓની સંચાલન-વ્યવસ્થા, 'પબ્લિક ઑથૉરિટી'

**જાહેર-દારી** સ્ત્રી. [+ ફા.] જાહેરમાં દેખાડો કરવાની ક્રિયા

**જાહેર-નામું** ન. [+ જુઓ 'નામું.'] લખેલી જાહેરાત, ચેતવણીનો લેખ, ઢંઢેરો, 'નોટિફિકેશન,' 'મૅનિફેસ્ટો'

**જાહેર નીતિ** સ્ત્રી. [+ સં.] સરકારી કાર્ય-પ્રણાલી, 'પબ્લિક પૉલિસી'

**જાહેર નીતિમત્તા** સ્ત્રી. [+ સં.] સાર્વજનિક નીતિને લગતી સ્થિતિ, 'પબ્લિક મૉરલ્સ'

**જાહેર નોટિસ** સ્ત્રી. [+ અં.] બધાંને માટેની જાહેરાત, નિવેદ્દા, 'પબ્લિક નોટિસ'

**જાહેર બાલ(-ળ)ગૃહ** ન. [+ સં., પું., ન.] સાર્વજનિક બાળમંદિર, 'પબ્લિક નર્સરી' (સરો. મ.)

**જાહેર મનોરંજન** (-રઞ્જન) ન. [+ સં.] સાર્વજનિક ખેલ વગેરે, 'પબ્લિક એન્ટર્ટેઇન્મેન્ટ'

**જાહેર વેચાણ** ન. [+ જુઓ 'વેચાણ.'] ખુલ્લા બજારમાં કરવામાં આવતી હરાજી, 'પબ્લિક સેઇલ,' 'પબ્લિક ઑક્શન'

**જાહેર સ્થ(-ળ)** ન. [+ સં.] જ્યાં બધાં લોક જઈ શકે તેવી જગ્યા, 'પબ્લિક પ્લેઇસ.'

**જાહેર હિસાબ** પું. [+ જુઓ હિસાબ.'] પ્રજાની કોઈ પણ વ્યક્તિને જોવાનો અધિકાર હોય તેવા હિસાબી ચોપડા, 'પબ્લિક એકાઉન્ટ્સ'

**જાહેર હિંમત** (-હિમ્મત) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'હિંમત.'] લોકોથી દબાયા વિના વિચાર વ્યક્ત કરવાની ક્ષમતા, 'મૉરલ કરેઇજ'

**જાહેરાત** સ્ત્રી. [અર. 'જાહિર્'નું બ. વ. 'જાહિરાત્'] જાહેર કરવું એ, પ્રસિદ્ધિ, 'એનાઉન્સમેન્ટ,' 'પબ્લિસિટી,' 'ડેક્-લેરેશન,' નોટિફિકેશન.' (૨) જુઓ 'જાહેર-ખબર.'

**જાહેરાતી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જાહેરાતને લગતું

**જાહેલ** જુઓ 'જાહિલ.'

**જાહો-જલાલી** સ્ત્રી. [ફા. જાહોજલાલ્ (અર.) + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] વૈભવ, રિદ્ધિ-સિદ્ધિ, આબાદી, ભારે મોટો દબદબો

**જાહ્નવી** સ્ત્રી. [સં.] ઉત્તર ભારતની પૂજ્ય ગણાતી ગંગા નદીનું એક નામ. (સંજ્ઞા.)

**જાળ**[1] સ્ત્રી. [સં. जाल ન.] પશુ-પક્ષીઓને તેમજ દરિયાઈ પ્રાણીઓને પકડવા માટે દોરીની ગૂંથણીવાળું સાધન. (૨) કરોળિયાનું જાળું. (૩) ભમરડાની દોરી, જાળી. (૪) (લા.) ફાંસો, પેચ, સકંજો, કપટબાજી. [૦ ના(-નાં)ખવી (રૂ. પ્ર.) ફસાવવા યુક્તિ કરવી]

**જાળ**[2] સ્ત્રી. [સં. ज्वाला > પ્રા. जाला] જુઓ 'ઝાળ.'

**જાળ-ખોડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાળું' + 'ખોડ.'] જાળાંઝાંખરાં

**જાળ-ગૂંથણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાળ[1]' + 'ગૂંથણી.'] માળખું, 'નેટ-વર્ક.' (૨) જાળ જેવી રચના, ભુલભુલામણી

**જાળ-દડો** પું. [જુઓ 'જાળ[1]' + 'દડો.'] (લા.) એ નામની એક રમત

**જાળ-રચના** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાળ[1]' + સં.] જાળીઓ પાડવામાં આવી હોય તેવી દોરીઓની ગૂંથણી

**જાળ-રસ** પું. [જુઓ 'જાળ[1]' + સં.] પ્રાણ-રસમાં ઝીણા ઝીણા અને ખૂબ નાજુક તંતુઓની જાળીવાળી રચના

**જાળવણ** (-ણ્ય), **-ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાળવવું' + ગુ. 'અણ' -'અણી' કૃ. પ્ર.] જાળવવાની ક્રિયા, સાંચવણ, સંભાળ, 'પ્રિઝર્વેશન,' 'કૉન્ઝર્વેશન.' (૨) નિભાવ, 'મેઇન્ટેનન્સ'

**જાળવણી-ખર્ચ** પું. [+ અર.] જાળવી રાખવા માટે થતો પૈસાનો ખર્ચ, 'મેઇન્ટેનન્સ ચાર્જિસ'

**જાળવવું** સ. ક્રિ. સંભાળવું, સાચવવું, રાખી મૂકવું. જળવાવું કર્મણિ., ક્રિ. જળવાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**જાળ-વાત** પું. [જુઓ 'જાળ[2]' + સં.] તજા-ગરમી

**જાળ-વાળિયું** ન. જુઓ 'જાળિયું.' (૨) (લા.) જેમાંથી અંગ દેખાય તેવું આછું કપડું

**જાળ-સ(-સે)ર** (-ર્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાળ[1]' + 'સ(-સે)ર.'] જાળીવાળી ગૂંથણી

**જાળાં-પાંચ(-ચે)મ** (-મ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જાળું'-બ. વ. + 'પાંચ(-ચે)મ.'] આસો વદિ પાંચમ (જે દિવસે હિંદુઓમાં દિવાળી નિમિત્તે મકાનમાં જાળાં સાફ કરવાનો રિવાજ છે.)

**જાળિયું** ન. [સં. जालिकक- > પ્રા. जालियअ-] જાળીવાળી તદ્દન નાની બારી. (૨) પ્રકાશ આવવાનું દીવાલ કે છાપરા-માંનું બાકોરું

**જાળિયો** પું. [જુઓ 'જાળિયું.'] કંઠમાં પહેરવાનું જાળીની ગૂંથણીનું એક ઘરેણું

**જાળી** સ્ત્રી. [સં. जालिका > પ્રા. जालिआ] ગૂંથેલી દોરી (ભમરડાની તેમજ ઘાઘરા લેંઘા-ચોરણી વગેરેની.) (૨) લોખંડના સળિયા કે લાકડાની પટ્ટીની ગૂંથણીવાળું બારણાનું

કમાડ. (૩) કેરી વગેરે ફળોમાં પાકવા આવતાં જામતું રેસાઓનું જાળું. (૪) (લા.) રેસાઓની ગૂંથણીના જેવો કોઈ પણ આકાર. (૫) વાંકડું લાકડું. (વહાણ.) [૦ પડવી (રૂ. પ્ર.) ગોઠલી પાકીને રેસા બાજવા. ૦ પાડવી, ૦ ભરવી, ૦ મૂકવી (રૂ. પ્ર.) જાળી જેવી ગૂંથણી કરવી]

**જાળી-કામ** ન. [જુઓ 'જાળી[1]' + 'કામ.[2]'] જાળી જેવી ગૂંથણીનું કામ, એવી નકશીનું કામ

**જાળીડો** પું. [જુઓ 'જાળ[1]' + ગુ. 'ઈ' + 'ડું' ત. પ્ર.] જાળ નાખનારો માછી, માછીમાર

**જાળી-દાર** વિ. [જુઓ 'જાળી' + ફા. પ્રત્યય.] જાળીવાળું, જાળીના પ્રકારની ગૂંથણીવાળું

**જાળી-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [જુઓ 'જાળી' + ફા. 'બન્દ્.'] જેને જાળી વાસી શકાય તેવું બારણું હોય તેવું (મકાન)

**જાળી-બારિયું** ન. [જુઓ 'જાળી' + 'બાર[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'જાળિયું.' (૨) છાપરાના જાળિયામાંથી આવતું ચાંદરણું

**જાળું** ન. [સં. जालक > પ્રા. जालअ-] જાળી જેવી કરોળિયાની લાળની રચના. (૨) કાંટાવાળા છોડવાઓનો એકબીજામાં ગૂંથાઈને થતો આકાર. (૩) રેસાઓનું જાળીદાર પડ. (૪) આંખના ડોળા ઉપર જામતું આછું પડ. (૫) મરણ નજીક આવતાં ગળામાં બાઝતું કફનું પડ. [૦ ઊપડવું (રૂ. પ્ર.) મરણ નજીક આવતાં સૂકા કફનું ગળાની બારીમાં જામવું. ૦ બાઝવું (રૂ. પ્ર.) કરોળિયાઓનું જાળું રચાવું. (૨) આંખમાં ઝાંખનું પડ જામવું]

**જાળું-ઝાંખરું** ન. [જુઓ 'જાળું' + 'ઝાંખરું.'] કાંટાવાળા કે કાંટા વિનાના રોપાઓ-છોડવા વગેરેનો એકબીજામાં ગૂંથાઈ જતાં થતો આકાર [માટીનો ભાગ

**જાંગડ[1]** પું. કોલસામાંનો ઘણી ગરમીથી રસ થઈ જતો

**જાંગડ[2]** ક્રિ. વિ. કિંમત કે સોદો ઠરાવ્યા વિના વેચાવા માલ મુકાય એમ. [૦ રાખવું, ૦ લેવું (રૂ. પ્ર.) વેચાયા પછી પૈસા આપવાની શરતે માલ સ્વીકારવો કે મૂકવો]

**જાંગડ[3]** ક્રિ. વિ. ખૂબ ઘેરા અવાજથી

**જાંગડ-વહી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાંગડ[2], + 'વહી.'] જાંગડ માલ અપાયાની નોંધ-પોથી

**જાંગડ-વેચાણ** ન. [જુઓ 'જાંગડ[2]' + 'વેચાણ.'] વેચાય તેટલું વેચવાનું અને ન વેચાય તે પાછું આપવાનું એ રીતે કરવામાં આવેલ ક્રય, 'સેઇલ ઑન ટ્રાયલ'

**જાંગડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાંગડ[3]' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ભાટ-ચારણોની પદ્ય-ભાષા, ડિંગળ ભાષા

**જાંગડો** પું. [જુઓ 'જાંગડ[3]' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] (લા.) ભાટ-ચારણ-બંદીજન

**જાંગડુ** પું. [જુઓ જાંગડ[3]' + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] (લા.) એ નામનો એક રાગ. (સંગીત.)

**જાંગડું** ન. [જુઓ 'જાંગડ[3]' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.) ભાટ-ચારણોથી ગાવામાં આવતું એક પ્રકારનું ગીત

**જાંગર** (-રચ) સ્ત્રી. [રવા.] શિયાળની ચીસ, શિયાળી, લાળી

**જાંગલ** (જાઙ્ગલ) વિ. [સં.] જંગલને લગતું, જંગલનું

**જાંગલિક** (જાઙ્ગલિક) પું. [સં.] સર્પનો ખેલ કરનારો, ગારુડી, વાદી. (૨) વિષ-વૈદ્ય [તંગિયો

**જાંગલું** ન. [જુઓ 'જાંઘ' + ગુ. 'લું' ત. પ્ર.] જાંઘિયો,

**જાંગલો** પું. [સં. जाङ्गलक- > પ્રા. जंगलअ-] (લા.) (કાંઈક તુચ્છકારમાં) અંગ્રેજ, 'ઇંગ્લિશ-મેન,' 'બ્રિટિશર'

**જાંગિયું[1]** જુઓ 'જાંઘિયું.'

**જાંગિયું[2]** ન. [જુઓ 'જાંગી[1]' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઘાણીની જાંગીનો તકિયો

**જાંગિયો** જુઓ 'જાંઘિયો.'

**જાંગી[1]** સ્ત્રી. ઘાણીની ખાટલીથી બળદની ધોંસરી સુધીનું તેમ એવું ગાડાનું લાકડું. (૨) ચિચોડાની સરના માથા ઉપરનું લાકડું

**જાંગી[2]** સ્ત્રી. મોટો ઢોલ (ખાસ કરી લશ્કરી)

**જાંગી-બારું** ન. [જુઓ 'જાંગી[1]' + 'બાર[1]' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] જાંગીમાં ભેરવેલા આડા લાકડામાંનું પોલાણ

**જાંગીરું** ન. [જુઓ 'જાંગી[2]'નો વિકાસ.] જુઓ 'જાંગી.[2]'

**જાંગુલિ, ૦ક** (જાઙ્ગુલિ, ૦ક) પું. [સં.] સર્પ વગેરેનું ઝેર ઉતારનારો વૈદ્ય, વિષ-વૈદ્ય

**જાંગુલિ-મંત્ર** (જાઙ્ગુલિ-મન્ત્ર) પું [સં.] સર્પનું ઝેર ઉતારવા માટેનો સર્પવૈદ્યનો મંત્ર

**જાંઘ** સ્ત્રી. [સં. जङ्घा] જાંઘ, સાથળ. [૦ ઉઘાડવી, ૦ ખોલવી (રૂ. પ્ર.) પોતાની એબ જાહેર કરવી]

**જાંઘિ(ગિ-[1])યું** ન. [જુઓ 'જાંઘિયો.'] જુઓ 'જાંઘિયો.' (૨) સૂતી વખતે બે પગની વચ્ચે રાખવામાં આવતું ઓશીકું

**જાંઘિ(-ગિ)યો** પું. [સં. जाङ्घिक-क- > પ્રા. जंघियअ-] તંગિયો, જાંગલું, ટૂંકી ચડ્ડી

**જાંચ** સ્ત્રી, ૦ **તલાશી** [હિં.] તપાસ, ગવેષણા, તલાશ

**જાંચ-હુકમ** પું. [હિં. + જુઓ 'હુકમ.'] તપાસ કરવાની આજ્ઞા, 'સર્ચ-ઑર્ડર' [બકરાંના વાળ

**જાંટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી, -ટું ન. ગુહ્ય ભાગ પાસેના વાળ. (૨)

**જાંત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [સં. यन्त्री > પ્રા. जंती] પાણી ચડાવવા માટે ઉચ્ચાલનના હાથા ઉપર મુકાતું વજન. (૨) ગળી ઉકાળ્યા પછી નક્કર બનાવવા માટેનો હાથ-પ્રેસ. (૩) અનાજ દળવાની ઘંટી

**જાંદર** (-રચ), ૦ણી જુઓ 'જાદરણી' -'જાનડી.'

**જાંનિસ્સાર** વિ. [ફા.] જિગરજાન, દિલોજાન (દોસ્ત)

**જાંપી** સ્ત્રી. છાપવાના યંત્રમાં કાગળ ઉપાડનારી લાકડાના કે લોખંડના દાંતાવાળી ખપાળી

**જાંબલી, -લું, -વું** વિ. [જુઓ 'જાંબુ' + અપ. उल्लअ. દ્વારા અને ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] જાંબુના રંગનું, જાંબુડા રંગનું, કિરમજી રંગનું, જામલી

**જાંબવતી** (જામ્બવતી) સ્ત્રી. [સં.] શ્રીકૃષ્ણની આઠ પટરાણીઓમાંની એક, જાંબુવતી. (સંજ્ઞા.)

**જાંબવાન** (જામ્બવાન) પું. [સં. °वान्] શ્રીકૃષ્ણની એક પટરાણી જાંબવતીનો પિતા, જાંબુવાન. (સંજ્ઞા.)

**જાંબવું** વિ. [જુઓ 'જાંબુ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] જાંબુડા રંગનું, જામલી, કિરમજી રંગનું

**જાંબ(-બુ)વો** વિ., પું. [જુઓ 'જાંબવું.'] જાંબુડાના રંગ જેવો રંગ. (૨) (લા.) જાંબુડા રંગનો બળદ ઘોડો વગેરે

**જાંબુ** ન. [સં. जम्बुक-> પ્રા. जंबुअ-] જાંબુડાનું ફળ, રાવણું, રામણું. (૨) જમરૂખીના જેવા એક ઝાડનાં ભમરડાના આકારનાં ધોળાં નાનાં ફળ. (૩) (લા.) ગુલાબજાંબુ (મીઠાઈ)

**જાંબુ-વરણું**, **જાંબુ-વર્ણું** વિ. [જુઓ 'જાંબુ' + સં. वर्ण > 'વરણ' અર્વા. તદ્ભવ + 'ઉં' ત. પ્ર.] જુઓ 'જાંબલું.'

**જાંબુવતી** (જામ્બુવતી) સ્ત્રી. [સં. जाम्बवती] જુઓ 'જાંબવતી.'

**જાંબુ-વાડિયું** ન., **જાંબુ-વાડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાંબુ' + 'વાડિયું'-'વાડી.'] જાંબુડાંનાં વૃક્ષોનો બગીચો

**જાંબુવાન** (જામ્બુવાન) પું. [સં. जाम्बवान्] જુઓ 'જાંબવાન.'

**જાંબુવો** જુઓ 'જાંબવો.'

**જાંબૂડિયું** વિ. [જુઓ 'જાંબુ' + ગુ. 'ડું' + 'ઇયું' ત. પ્ર.] જાંબુડા રંગનું, જાંબલી, જામલી

**જાંબૂડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જાંબૂડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] સફેદ જાંબુનું ઝાડ (જમરૂખી જેવડું થાય છે.)

**જાંબૂડું** વિ. [જુઓ 'જાંબુ' + ગુ. 'ડું' ત. પ્ર.] જામલી, કિરમજી રંગનું. (૨) ન. જુઓ 'જાંબુ.'

**જાંબૂડો** પું. [જુઓ 'જાંબૂડું.'] જામલી રંગનાં મોટાં નાનાં જાંબુડાંનું વૃક્ષ (પીપર જેવડું મોટું થાય છે.), રાવણો, રામણો

**જાંબૂનદ** (જામ્બૂનદ) ન. [સં.] ઉત્તમ પ્રકારનું સોનું

**જાંસો** પું. [સર૦ 'જાસો.'] ઠપકો. (૨) પ્રહાર, માર

**જિકર** સ્ત્રી. [અર. 'ઝિક્ર'-યાદદાસ્ત] (લા.) હઠ, મમત, આગ્રહ, જિદ. (૨) ઝઘડો, ટંટો

**જિકરિયું** વિ. [જુઓ 'જિકર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જિકર કરનારું, ઘડ કરનારું, મગજમારી કરનારું

**જિગર** ન. [ફા.-કાળજું, શક્તિ] હૈયું, દિલ, અંતઃકરણ, ચિત્ત. (૨) (લા.) હિંમત. (૩) વિ. દિલોજાન. પ્રાણપ્રિય

**જિગર-જાન** વિ. [ફા.] પ્રાણપ્રિય, દિલોજાન

**જિગીષા** સ્ત્રી. [સં.] જીતવાની ઇચ્છા

**જિગીષુ** વિ. [સં.] જીતવાની ઇચ્છાવાળું

**જિઘત્સા** સ્ત્રી. [સં.] ખાવાની ઇચ્છા

**જિઘત્સુ** વિ. [સં.] ખાવાની ઇચ્છાવાળું

**જિઘાંસા** (જિઘાંસા) સ્ત્રી. [સં.] મારી નાખવાની ઇચ્છા

**જિઘાંસુ** (જિઘાંસુ) વિ. [સં.] મારી નાખવાની ઇચ્છાવાળું

**જિજીવિષા** સ્ત્રી. [સં.] જીવવાની ઇચ્છા, 'લિબિડો' (ભૂ. ગો.) 'ઇન્સ્ટિન્ક્ટ ઑફ સેલ્ફ-પ્રિઝર્વેશન' (દ.બા.), 'વિલ-ટુ-લાઇફ'

**જિજીવિષુ** વિ. [સં.] જીવવાની ઇચ્છાવાળું

**જિજ્ઞાસક** વિ. [સં.] જુઓ 'જિજ્ઞાસુ.'

**જિજ્ઞાસમાન** વિ. [સં.] જાણવાની ઇચ્છા કરનારું, જિજ્ઞાસુ

**જિજ્ઞાસા** સ્ત્રી. [સં.] જાણવાની ઇચ્છા [એ, 'બ્રેઇન-ટ્રસ્ટ'

**જિજ્ઞાસા-પૂર્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જાણવાની ઇચ્છા પૂર્ણ થવી-કરવી

**જિજ્ઞાસા-પ્રેરક** વિ. [સં.] જિજ્ઞાસાને ઉત્તેજન આપનારું

**જિજ્ઞાસા-વૃત્તિ** સ્ત્રી [સં.] જાણવાની ઇચ્છાનું વલણ, જિજ્ઞાસુ-તા

**જિજ્ઞાસા-હીન** વિ. [સં.] જિજ્ઞાસા વિનાનું

**જિજ્ઞાસિત** વિ. [સં.] જાણવા ઇચ્છેલું

**જિજ્ઞાસુ** વિ. [સં.] જાણવાની ઇચ્છા કરનારું, જિજ્ઞાસક

**જિજ્ઞાસુ-તા** સ્ત્રી. [સં.] જાણવાની ઇચ્છા હોવાપણું, જિજ્ઞાસા-વૃત્તિ

**જિજ્ઞાસુ-ભાવ** પું. [સં.] જુઓ 'જિજ્ઞાસુ-તા.'

**-જિત[1]** વિ. [સં. °जित्, સમાસને અંતે : 'વિશ્વજિત' 'શત્રુજિત' વગેરે] જીતનારું

**જિત[2]** વિ. [સં.] જિતાયેલું, હારી ગયેલું, પરાજિત

**જિત-કામ** વિ. [સં.] જેણે કામના તેમ કામદેવ ઉપર વિજય મેળવ્યો છે તેવું

**જિત-ક્રોધ** વિ. [સં.] જેણે ક્રોધ ઉપર વિજય મેળવ્યો છે તેવું

**જિત-શત્રુ** વિ. [સં.] જેણે શત્રુઓને હરાવ્યા છે તેવું

**જિત-સંગ** (-સઙ્ગ) વિ. [સં.] જેણે કર્મની આસક્તિ ઉપર વિજય મેળવ્યો છે તેવું (સાધક)

**જિતાડ(-વ)વું** જુઓ 'જીતવું'માં.

**જિતાત્મા** વિ., પું. [સં. जित + आत्मा] પોતાના આત્મા ઉપર સંપૂર્ણ કાબૂ મેળવ્યો છે તેવો પુરુષ ['જિત-શત્રુ.'

**જિતામિત્ર**, **જિતારિ** વિ. [સં. जित + अ-मित्र, अरि] જુઓ

**જિતાવવું**, **જિતાવું** જુઓ 'જીતવું'માં. (પ્રેરકનું 'જિતાવવું' રૂપ ખાસ જાણીતું નથી, રૂઢ 'જિતાડવું' છે.)

**જિતેંદ્રિય** (જિતેન્દ્રિય) વિ. [સં. जित + इन्द्रिय] જેણે ઇંદ્રિયો ઉપર સંયમ મેળવ્યો છે તેવું

**જિતેંદ્રિય-તા** (જિતેન્દ્રિય-) સ્ત્રી. [સં.] જિતેંદ્રિય હોવાપણું

**જિદ** સ્ત્રી. [અર.] જીદ, હઠ, આગ્રહ, જક. [૦ પકડવી, ૦ પર આવવું, -દે ચઢ(-ઢ)વું (રૂ. પ્ર.) હઠાગ્રહી બનવું]

**જિદ્દી** વિ. [અર.] હઠીલું, દુરાગ્રહી, જીદી, જક્કી, 'એગ્રેસિવ'

**જિન[1]** પું. [સં.] વિષ્ણુ. (૨) બુદ્ધ. (૩) તીર્થંકર. (જૈન.)

**જિન[2]** ન. [અં.] કપાસ લોઢવાનું કારખાનું, 'જિનિંગ-ફેક્ટરી'

**જિન-ચૈત્ય** ન. [સં.] જૈન મંદિર કે દેરાસર. (જૈન.)

**જિન-જન** પું. [સં.] જૈનધર્મી

**જિનતાન** સ્ત્રી. [ઉભીનો] ખેરસાર-જેઠીમધ વગેરેની બનાવેલી ખાસ પ્રકારની ઔષધીય સુગંધી ગોળીઓ

**જિન-ધર્મ** પું. [સં.] જૈન ધર્મ

**જિન-પદ** ન. [સં.] તીર્થંકરની અંતિમ સિદ્ધિ. (જૈન.)

**જિન-પ્રણીત** વિ. [સં.] તીર્થંકરોએ રચેલું

**જિન-પ્રાસાદ** પું., **જિન-ભવન** ન. [સં.] જુઓ 'જિન-ચૈત્ય.'

**જિન-મત** પું. [સં., ન.] જૈન ધર્મનો સિદ્ધાંત, જૈન દર્શન. (૨) (લા.) જૈન ધર્મ

**જિન-મંદિર** (-મન્દિર) ન. [સં.] જુઓ 'જિન-ચૈત્ય.'

**જિન-વચન** ન. [સં.] તીર્થંકરોની વાણી. (૨) મહાવીર સ્વામીએ ઉપદેશેલાં બાર અંગ-સૂત્રોમાંનું પ્રત્યેક સૂત્ર. (જૈન.)

**જિન-વર** પું. [સં.] તીર્થંકર. (જૈન.)

**જિન-શાસન** ન. [સં.] જુઓ 'જિન-ધર્મ.'

**જિનાજ્ઞા** સ્ત્રી. [સં. जिन + आज्ञा] મહાવીર સ્વામીએ આપેલો ઉપદેશ, જિન-વચન

**જિનાલય** ન. [સં. जिन + आ-लय પું., ન.] જુઓ 'જિન-ચૈત્ય.'

**જિનેંદ્ર** (જિનેન્દ્ર), **જિનેશ**, **-શ્વર** પું. [સં. जिन + इन्द्र, ईश, ईश्वर] ઉત્તમ તીર્થંકર

**જિન્નત** જુઓ 'જન્નત.'

**જિન્નત-નશીન** જુઓ 'જન્નત-નશીન.'

**જિન્સ** સ્ત્રી. [અર.] સ્ત્રી-પુરુષ-ભાવ, 'સેક્સ' (વિ. ક.)

**જિન્સી** વિ. [અર.] સ્ત્રી-પુરુષના સંબંધને લગતું, જાતીય, 'સેક્સ્યુઅલ' (વિ. ક.)

**જિન્સી**[2] ક્રિ. વિ. [અર. 'જિન્સ' દ્વારા] માલને બદલે માલ મળે એ રીતે

**જિપ્સી** પું., સ્ત્રી. [અં.] ભારતવર્ષની એક અસ્થિર વતનવાળી પ્રજા કે જે યુરોપના મોટા ભાગમાં સેંકડો વર્ષોથી ભટકતી રહી છે અને ભારતીય ભાષાના સંસ્કાર સાચવી રહી છે. (ગુજરાતની હિંદુ વાઘરી કોમ આ લોહીની મનાય છે.)

**જિબ્રાઇલ, જિબ્રલ, જિબ્રેલ** પું. [અર. જિબ્રઈલ, જિબ્રાઇલ] એ નામનો એક ફિરસ્તો. (ઇસ્લામ)

**જિભાળ, -ળું** વિ. [જુઓ 'જીભ' + ગુ. 'આળ,' -'ળું' ત.પ્ર.] (લા.) બહુબોલું. (૨) તોછડું, અસભ્ય

**જિમ-ખાનું** ન. [ફા. જમ્ ખાનહ્] રમતગમતનું મેદાન

**જિમ્નેશિયમ** ન. [અં.] કસરત કરવાનું સ્થાન, અખાડો

**જિમ્નેસ્ટિક** વિ. [અં.] કસરતને લગતું

**જિમ્બોલ્સ** પું., બ. વ. [અં.] વહાણ ગમે તેમ ડોલતું હોય એવે સમયે પણ હોકાયંત્રને કાટખૂણે રાખનારાં સ્ક્રૂવાળાં ગોળાકાર મજાગરાં

**જિમ્મેદા(-વા)રી** સ્ત્રી. [+ ફા. 'ઈ' પ્ર.] બાંયધરી, જોખમદારી, જવાબદારી, જામિનગીરી

**જિમ્મેદા(-વા)ર** વિ. [જુઓ 'જુમ્મો' + ફા. 'દાર' પ્ર.] બાંયધરી લેનાર, જોખમદાર, જવાબદાર, જામિનગીર

**જિયાપૂતા** સ્ત્રી. 'પુત્રંજીવ' નામની એક વનસ્પતિ

**જિયાફ્ત** સ્ત્રી. [અર.] જાફ્ત, ઉજાણી, મિજબાની

**જિયારત** સ્ત્રી. [અર.] જારૂત, મુસ્લિમોમાં મરણ પછી ત્રીજા દિવસની ઉઠમણાની ક્રિયા. (ઇસ્લામ.)

**જિયાવર** પું. [જુઓ 'જિયો' + સં.] વરરાજા

**જિયો** કે. પ્ર. [સં જયતુ > પ્રા. જયઉ] 'તમારો જય થાઓ' એવો ઉદ્ગાર. (૨) પું. (લા.) લાડકો (વરરાજા)

**જિયો જિયો** કે. પ્ર. [સં. જયતુ > પ્રા. જયઉ આજ્ઞા., ત્રી. પુ., એ. વ.] 'તમારો જય થાઓ' એ પ્રકારનો ઉદ્ગાર

**જિરગા** સ્ત્રી. [ફા. જિર્ગા] સભા, દાયરો, મેળાવડો

**જિરવણ** ન. [જુઓ 'જીરવવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] જીરવવું એ, સહનશીલપણું, ખામોશ

**જિરવાવવું** જુઓ 'જીરવવું'માં.

**જિરાફ** ન. [અર. જર્રાફહ્] આફ્રિકાનું હરણ જેવું એક પશુ (એની ડોક લાંબી હોય છે અને પોતે ઠીક ઠીક ઊંચાઈનું હોય છે.)

**જિરાફી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] જિરાફની માદા

**જિરાયત, -તી** વિ. [અર. જિરાઅત્ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] વરસાદના પાણીથી જેમાં ધાન્ય ઊપજે તેવું. (ખેતી.)

**જિરાવલા** પું., બ. વ. ['જિરાવલ' ગામને સંબંધે + ગુ 'ઉ' ત. પ્ર.] પાર્શ્વનાથ (એ ગામના). (જૈન.)

**જિ(-જી)રાળું** ન. [જુઓ 'જીરું' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] જેમાં જીરું મુખ્ય હોય તેવું મીઠું હીંગ હળદર વગેરેનું ચૂર્ણ

**જિર્ગા** સ્ત્રી. [ફા.] જુઓ 'જિરગા.'

**જિલક(-કા)દ** પું. [અર. ઝિલ્કઅદહ્] ઇસ્લામી ૧૧ મો. મહિનો. (સંજ્ઞા.) [(સંજ્ઞા.)

**જિલહજ** પું. [અર. ઝિલ્હિજ્જ્] ઇસ્લામી ૧૨મો મહિનો.

**જિલાયત** વિ. [અર. 'જિલ્અ' દ્વારા] જિલ્લાને લગતું, જિલ્લાનું [સપાટી, 'ડિસ્ટ્રિક્ટ લેવલ'

**જિલેટીન** ન. [અં.] સરેસના જેવો ચીકાશવાળો એક પ્રાણિજ પદાર્થ. (ર. વિ.)

**જિલ્દ** સ્ત્રી. [અર.] ચામડું કાપડ વગેરેનું પુસ્તક કે ગ્રંથ યા પોથીનું પૂઠું. (૨) (લા.) પ્રત્યેક અલગ અલગ બાંધેલો ગ્રંથ-વિભાગ

**જિલ્લા-કક્ષા** સ્ત્રી. [જુઓ 'જિલ્લો' + સં.] જિલ્લાના વહીવટની

**જિલ્લા-પંચાયત** (-પઞ્ચાયત) સ્ત્રી. [જુઓ 'જિલ્લો' + 'પંચાયત.'] જિલ્લાનો દીવાની વહીવટ કરનારું લોકપ્રતિનિધિઓનું મંડળ [કરનારું તંત્ર

**જિલ્લા-બોર્ડ** ન. [જુઓ 'જિલ્લો + અં.] જિલ્લાનો વહીવટ

**જિલ્લો** પું. [અર. જિલ્અ] શહેર અથવા ગામના વિભાગોમાંનો પ્રત્યેક ભાગ, લત્તો, મહોલ્લો. (૨) રાજ્યનો અનેક ગામોના સમૂહનો કલેક્ટરની સત્તા નીચેનો પ્રત્યેક વિભાગ, 'ડિસ્ટ્રિક્ટ'

**જિવતર** જુઓ 'જીવતર.'

**જિવતલ** જુઓ 'જીવતલ.'

**જિવાનેયું** જુઓ 'જીવાનેયું.'

**જિવાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'જીવવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ પ્ર.] ભરણ-પોષણ માટે આર્થિક કે દાણા વગેરેની મળતી મદદ, આજીવિકા

**જિવાઈ-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] જિવાઈ મેળવનારું

**જિવાડવું** જુઓ 'જીવવું'માં.

**જિ(-જી)વાત** સ્ત્રી. [સં. જીવ દ્વારા] નાનાં નાનાં જંતુ. [૦ પડવી (રૂ. પ્ર.) જખમમાં જંતુ થવાં]

**જિ(-જી)વાત-ખાતું** ન. [+ જુઓ 'ખાતું.'] પાંજરાપોળોમાં અનાજમાં પડેલા જંતુઓને બચાવવાનું ખાતું

**જિવારક** વિ. [જુઓ 'જીવવું' દ્વારા.] નિર્વાહ માટે આપેલી જમીન નિર્વંશ જતાં સરકારમાં પાછી ફરેલી (જમીન)

**જિવારણું** ન. રેંટિયાની દાંગલીઓમાં ચમરખાં ન હલે માટે નાખેલું સાંઠીકું

**જિવારિયું** ન. તબલાં જોડીમાંનું મુખ્ય વાદ્ય (તબલું; ભોણિયું કે બાયું નહિ.) [જિંદગી

**જિવારો** પું. [જુઓ 'જીવવું' + ગુ. 'આરો કૃ. પ્ર.] જન્મારો,

**જિવાવું** જુઓ 'જીવવું'માં.

**જિ(-જી)વાળ** વિ. [સં. જીવ + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.] જીવવાળું, સચેતન. (૨) (લા.) ધનવાળું, માલદાર. (૩) સુખી

**જિવાળી** સ્ત્રી. તંબૂરાનો ઝારો. (૨) તંબૂરામાં તારનો સ્વર બરોબર નીકળવા માટે તારને બંધાતો રેશમી દોરો. (૩) તબલાં મૃદંગ વગેરે ઉપર લગાવાતું કાળું શાહીનું પડ. (૪) (લા) તબલાં, નરઘાં

**જિ(-જી)વાળું** ન. [સં. જીવ + 'આળું' ત. પ્ર.] નખના મૂળ પાસેની કૂણી ચામડી [(૪) અર્જુન. (સંજ્ઞા.)

**જિષ્ણુ** વિ. [સં.] વિજયી. (૨) (લા.) પું. વિષ્ણુ. (૩) ઇંદ્ર.

**જિ(-જે)હાદ** સ્ત્રી. [અર. જિહાદ્] ધર્મયુદ્ધ. [૦ પોકારવી (રૂ. પ્ર.) ધર્મયુદ્ધ કરવાની હાકલ પાડવી]

**જિહીર્ષા** સ્ત્રી. [સં.] હરણ કરી જવાની ઇચ્છા

**જિહીર્ષુ** વિ. [સં.] હરણ કરી જવાની ઇચ્છાવાળું

**જિહોવા** પું. [અં.] (યહૂદી ધર્મગ્રંથોમાં) ઈશ્વર. (સંજ્ઞા.)

**જિહ્મ** ન. [સં.] કપટ, દગો

**જિહ્વા** સ્ત્રી. [સં.] જીભ

**જિહ્વાગ્ર** ન. [ + સં. अग्र] જીભની ટોચ, જીભનું ટેરવું. [-ગ્રે થવું (રૂ. પ્ર.) યાદ રહેવું. -ગ્રે હોવું (રૂ. પ્ર.) યાદ હોવું]

**જિહ્વા-દોષ** પું. [સં.] બોલવામાં થતી – થયેલી ભૂલ

**જિહ્વા-મૂલ**(-ળ) ન. [સં.] જીભનો ગળાની બાજુનો ભાગ

**જિહ્વામૂલીય** વિ. [સં.] જીભના મૂળમાંથી ઉચ્ચરિત થતું (ઉ. ત. 'ળ' 'વિસર્ગ' વગેરે). (વ્યા.)

**જિહ્વા-મૂળ** જુઓ 'જિહ્વા-મૂલ.'

**જિહ્વા-રસ** પું. [સં.] જીભમાંથી છૂટતું પ્રવાહી. (૨) (લા.) વાતચીત કરીને મેળવવામાં આવતો આનંદ

**જિહ્વા-રોગ** પું. [સં.] જીભમાં થતો કે થયેલો રોગ

**જિહ્વા-લોલુપ** વિ. [સં.] જીભના સ્વાદનું લાલચુ, મીઠું મીઠું ખાવાનું પસંદ કરનારું

**જિહ્વા-લૌલ્ય** ન. [સં.] જીભની લોલુપતા, ખાવાનો ચટકો

**જિહ્વાસ્થિ** ન. [સં. जिह्वा + अस्थि] જીભના મૂળમાંનું U આકારનું હાડકું, 'હાઇ-ઑઇડ'

**જિહ્વા-સ્વાદ** પું. [સં.] જીભથી લેવામાં આવતો સ્વાદ, ચાખણી

**જિહ્વેંદ્રિય** સ્ત્રી. [સં. जिह्वा + इन्द्रिय ન.] જીભરૂપી ઇંદ્રિય, રસના-ઇંદ્રિય

**જિંગા** (જિઙ્ગા) સ્ત્રી. એક પ્રકારનું કોચલાવાળું દરિયાઈ નાનું પ્રાણી. (૨) મુંબઈ નજીકના સમુદ્રમાંની એક માછલી

**જિંગી** (જિઙ્ગી) સ્ત્રી. શેરડીનો ચિચોડો ફેરવનારા બળદોની જોડી

**જિંગોડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જિંગોડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.], -ડું ન. [સર૦ 'જિંગા.'] નાનો ગિંગોડો, ગિંગોડી

**જિંગોડો** પું. [જુઓ 'જિંગોડું.'] કૂતરા વગેરેના શરીર ઉપરનો આછા કોટલાવાળો ગોળાકાર જીવડો

**જિંઘા** (જિઙ્ઘા) સ્ત્રી. [જુઓ 'જિંગા.'] ઓખાના દરિયામાં મળતી એક માછલી, જિંગા

**જિંજર** (જિન્જર) ન. [અં.] આદુના રસમાંથી બનાવેલું પીણું

**જિંદગાની** (જિન્દગાની), **જિંદગી** (જિન્દગી) સ્ત્રી. [ફા.] જીવનકાલ, જન્મારો, જીવતર. (૨) આયુષ, આવરદા. [જિંદગીમાંથી નીકળી જવું (રૂ. પ્ર.) બરબાદ થવું, પાયમાલ થવું]

**જિંદગી-ભર** (-રય) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જિંદગી' + 'ભરવું.'] આખો જન્મારો, જીવન સુધી, આખી જિંદગી

**જિંદાન** (જિન્દાન) ન. [ફા.] બંદીખાનું, કારાગૃહ, જેલ-ખાનું

**જી૧** કે. પ્ર. [સં. जयतु આજ્ઞા., ત્રી. પુ., એ. વ., સં. નાટકોમાં સામાન્ય પ્રયોગ; એ પછી जय આજ્ઞા., બી. પુ., એ. વ. એનું जइ દ્વારા] વિવેકપૂર્વક સ્વીકાર સંમતિ આવકાર વગેરેનો અર્થ આપતો ઉદ્ગાર

**જી૨** અનુગ. [જુઓ 'જી.૧'] માન બતાવવા દેવ-દેવીઓ વડીલો વગેરેના વાચક શબ્દો તેમજ કોઈ વિશેષ વ્યક્તિ-સંજ્ઞાને માન આપવા અને પછી સર્વસામાન્ય વ્યક્તિ નામોને છેડે આવતો અનુગ કોટિનો શબ્દ : કૃષ્ણજી, રામજી, પિતાજી, માતાજી, માનસિંહજી વગેરે. (૨) મધ્યકાલની ગેય રચનાઓમાં અર્ધ-કડીને અંતે ઉમેરવામાં આવતો પાદપૂરક

**જી૩** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. जीआ] માતા, જનની. (૨) દાદીમા, આઈ

**જી-કરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જી૧' + 'કરવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.+ 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] હૂંડી ન સ્વીકારવાની બાંયધરી અમુક એક વ્યક્તિ ઉપર આવવી એ

**જી-કાકો** પું. [જુઓ 'જી૧' + 'કાકો.'] બાપના નાના ભાઈથી જે જે નાનો ભાઈ હોય તે તે [(લા.) સ્વીકાર, સંમતિ

**જી-કાર** પું. [જુઓ 'જી૧' + સં.] 'જી' એવો ઉદ્ગાર. (૨)

**જીગો** પું. મોટી મૂછવાળું એક દરિયાઈ પ્રાણી

**જીગો-માર** વિ., પું. [જુઓ 'જીગો' + 'મારવું.'] (લા.) બેપાની, લુચ્ચો

**જીજણી** પું. [રવા.] એ નામનો શિંગનાં બીનો ઝણ ઝણ અવાજ થાય છે તેવો એક છોડ

**જી-જી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જી,૩'–દ્વિર્ભાવ.] દાદીમા. (૨) પિતાના મોટા ભાઈની પત્ની, મોટી મા

**જી-જી-કાર** પું. [જુઓ 'જી૧'– દ્વિર્ભાવ + સં.] જુઓ 'જી-કાર.'

**જીજી-બહેન** (બે:ન), **જીજી-બા** સ્ત્રી. [જુઓ 'જીજી' + 'બહેન' –'બા.'] પતિની મોટી બહેન, મોટી નણંદ

**જીજી-મા** સ્ત્રી. [જુઓ 'જીજી' + 'મા.'] બાપની કે માતાની મા. (૨) કોઈ પણ વૃદ્ધ ડોસી

**જીજો** પું. [જુઓ 'જીજી' દ્વારા.] બાપનો કે માતાનો પિતા

**જીટવું**, **જીટું** ન. કાંટાવાળી સૂકી ડાળી, ઝાંખરું

**જીત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જીતવું.'] જય, વિજય, ફતેહ. (૨) પું. સંગીતનો એક અલંકાર. (સંગીત.)

**જીતડી** સ્ત્રી. એ નામની એક માછલીની જાત [એક રમત

**જીત-લખોટો** પું [જુઓ 'જીત' + 'લખોટો.'] (લા.) એ નામની

**જીતવું** સ. ક્રિ. [સં. जित > પ્રા. जित्त ભૂ. કૃ.; ના. ધા.] જય પામવો, વિજયી બનવું, ફતેહ મેળવવી. (૨) (લા.) સફળ થવું, પાર ઊતરવું. (ભૂ. કૃ. ના પ્રયોગે કર્તરિ-કર્મણિ બંને; જેમ કે 'હું લડાઈ જીત્યો', 'મેં લડાઈ જીતી'.) **જિતાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **જિતાડવું** પ્રે., સ.ક્રિ. ('જિતાવવું' જાણીતું નથી.)

**જીતવો** પું. જીવાત્મા. (૨) માણસ

**જીતેલી** જુઓ 'ઘી-તેલી.'

**જીતેલું** જુઓ 'ઘી-તેલું.'

**જીથરી** પું. પથ્થરની એ નામની એક જાત

**જીદ** સ્ત્રી. [જુઓ 'જિદ.'] જુઓ 'જિદ.'

**જીદ્દી** વિ. [જુઓ 'જિદ્દી.'] જુઓ 'જિદ્દી.'

**જીન૧** પું. [અર. જિન્ન્] ઇસ્લામી માન્યતા પ્રમાણે ભૂતપ્રેત જેવા પ્રકારનું તત્ત્વ, ખવીસ

**જીન૨** ન. [અં.] જાડા પોતનું ઘટ્ટ એક કાપડ (જેનો સૈનિકો વગેરેના પોશાકમાં ઉપયોગ છે.) (૨) ઘોડાની પીઠ ઉપર મૂકવાનો સામાન, પલાણનો સામાન

**જીન-ગર** વિ. [જુઓ 'જીન' + ફા.] જીન બનાવનાર કારીગર

**જીન-પોશ** પું. [જુઓ 'જીન' + ફા.] ઘોડા ઉપરના જીન પર નાખવાનું કપડું

**જીનિયો** પું. એ નામનું મોટાં ફૂલ આપતું એક ફૂલઝાડ

**જીનો** પું. [ફા. જીનહ્] ઘરના ઉપરના માળ ઉપર ચડવાની દીવાલની બહાર કાઢેલો દાદરો, બહારનો દાદર. (૨) એવા દાદરનો બહારનો રવેશ કે કઠેડો

**જીપ૧** સ્ત્રી. ઓખા પાસે થતી દરિયાઈ માછલીની એક જાત,

'સોલ' [એક મજબૂત ગણાતી મેટર

**જીપ[2]** સ્ત્રી. [અં.] ચારે પૈડાંમાં એંક-વાળી ઊંચી માંડણીની

**જીભ** સ્ત્રી. [સં. जिह्वा > પ્રા. जिब्भा] માનવ પશુ પક્ષી વગેરે પ્રાણીઓના મોઢામાંનો એક સ્વતંત્ર જેવો સ્નાયુ, રસના, સ્વાદની ઇંદ્રિય, ઉચ્ચારણ-ઇંદ્રિય (આના વિના ઉચ્ચારણ શક્ય નથી તેમ સ્વાદ પણ નથી આવતો). (૨) (લા.) કોઈ પણ પોકળ કે અવકારાના પોલાણમાં ફરતો દંડીકો. (૩) જોડા વગેરેમાંનું જીભના આકારનું સુશોભન. (૪) શરણાઈ પાવો વગેરેમાંની અવાજ આપનારી પડી. [**૦ અટકવી** (રૂ.પ્ર.) તોતડાવું. **૦ આડી વાળવી** (રૂ.પ્ર.) વિરોધ કરતું બોલવું. **૦ આપવી** (રૂ. પ્ર) વચન આપવું. **૦ ઊપડવી** (રૂ. પ્ર.) છૂટથી બોલવું. **૦ કચર(-ડ)વી** (રૂ. પ્ર.) વચનથી બંધાવું. **૦ કડવી હોવી** (રૂ. પ્ર.) વાણીમાં કડવાશ હોવી. **૦ કઢાવવી** (રૂ. પ્ર.) બહુ હેરાન કરવું. **૦ કરવી** (રૂ. પ્ર.) ગાળ આપવી. **૦ કસોજી કરવી** (રૂ. પ્ર.) અપશબ્દ બોલવા. **૦ કાઢવી** (રૂ. પ્ર.) નવાઈ પામવું. (૨) ચાળા કરવા. **૦ કાપવી** (રૂ. પ્ર.) બોલતાં બંધ થવું. **૦ ખિલાઈ જવી** (રૂ. પ્ર.) લાચાર બની ચૂપ થઈ જવું. **૦ ખીલી લેવી** (રૂ. પ્ર.) બોલતા બંધ કરવું. **૦ ખોલવી** (રૂ. પ્ર.) બોલવું. **૦ ઘસાઈ જવી** (રૂ. પ્ર.) કહી કહીને થાકી જવું. **૦ ઘાલવી** (રૂ. પ્ર.) બોલવું બંધ કરવું. **૦ ચલાવવી** (રૂ. પ્ર.) બોલ બોલ કરવું. (૨) ગાળો દેવી. **૦ ચાટવી** (રૂ. પ્ર.) લાલચ કરવી. **૦ છૂટી હોવી** (રૂ. પ્ર.) ગમે તેમ બોલ્યા કરવું. **૦ ચો(-ચોં)ટવી** (રૂ. પ્ર.) તોતડાવું. **૦ છૂટવી** (રૂ. પ્ર.) બોલતા થવું. **૦ છૂટી હોવી** (રૂ. પ્ર.) ગમે તેમ બોલવું. **૦ ઝલાવી** (રૂ. પ્ર.) તોતડાવું. **૦ દેવી** (રૂ. પ્ર) વચન આપવું, જીભ આપવી. **૦ ન હોવી** (રૂ.પ્ર.) મૌન રાખવું. **૦ના કટકે કટકા (કે ટુકડે ટુકડા) થવા** (રૂ.પ્ર.) કહી કહી થાકવું. **૦ની છૂટ** (રૂ. પ્ર.) વાચાળતા. **૦નું કરડું** (રૂ.પ્ર.) સખત બોલનારું. **૦નું છૂટું** (રૂ. પ્ર.) મર્યાદા છોડી બોલતું. **૦ને ટેરવે** (રૂ. પ્ર.) યાદ હોય એમ. **૦નો કૂચો કરવો** (રૂ. પ્ર.) કહી કહીને થાકવું. **૦ બંધ કરવી (-બન્ધ-)** (રૂ. પ્ર.) બોલતા બંધ થવું. **૦માં ગોળ (-ગોળ)** (રૂ.પ્ર.) બોલવામાં મીઠાશ. **૦ પકડવી** (રૂ. પ્ર.) બોલવા ન દેવું. (૨) મૌન રાખવું. **૦ લાંબી હોવી** (રૂ.પ્ર.) બોલ બોલ કરવું. **૦ વળવી** (રૂ. પ્ર.) શુદ્ધ ઉચ્ચાર થવો. **૦ વાળવી** (રૂ. પ્ર.) મૌન સેવવું. (૨) ભલામણ કરવી. **૦ સખણી ન રહેવી** (-રે:વી) (રૂ. પ્ર.) ગમે તેમ બોલવું. **૦ હલાવવી** (રૂ. પ્ર.) ભલામણ કરવી, જીભ વાપરવી. **-ભે કાંટાં પડવા** (રૂ. પ્ર.) અણઘટતું બોલવું. **-ભે કાંટા વાગવા** (રૂ. પ્ર.) કડવું અને ખરાબ બોલવું. **-ભે ચડ(-ઢ)વું** (રૂ. પ્ર.) યાદ આવી જવું. **-ભે લોચા** (રૂ. પ્ર.) ગલ્લાં-તલ્લાં. **-ભે સરસ્વતી** (રૂ.પ્ર.) બાહોશી અને ચતુરાઈવાળી બોલી. **મોંમાં જીભ ઘાલવી (મોંમાં-)** (રૂ. પ્ર.) બોલતા બંધ રહેવું. **હાથ જીભ કાઢવી** (રૂ. પ્ર.) કાયર થઈ હારી જવું]

**જીભડી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (તિરસ્કારમાં) જીભ. [**૦ કરવી** (રૂ. પ્ર.) બોલ્યા કરવું. (૨) કંકાસ કરવો]

**જીભડો** પું. [+ ગુ. 'ડો' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (વધુ તિરસ્કારમાં) જીભ. [**-ડા કાઢવા** (રૂ. પ્ર.) અરુચિ બતાવવી. (૨) ચીડવવું]

**જી-ભરું** વિ. [જુઓ 'જી[1]' + 'ભરવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] જી જી કરી ખુશામત કરનારું, વહાલું થવા મથતું

**જીભલડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જીભડી' + ગુ. 'લ' મધ્યગ] જીભ. (પદ્યમાં.)

**જીભા-જોડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જીભ' + 'જોડવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] (લા.) વાણીથી કરાતો ઝઘડો, બોલાચાલી

**જિભાન** સ્ત્રી. [જુઓ 'જબાન.'] (લા.) વચન

**જીભાળ,-ળું** જુઓ 'જિભાળ,-ળું.'

**જીભિયા-રસ** પું. [જુઓ 'જીભ' + ગુ. 'ઇયું.' ત. પ્ર. + સં.] (લા.) બોલ બોલ કરવાની હોંશ

**જીભી** સ્ત્રી. [સં. जिह्विका > પ્રા. जिब्भिआ] જીભ ઉપરનો મેલ કાઢવાનું સાધન. (૨) વાજિંત્રની નળી માંહેનો મોગરો. (૩) ઓરસીના વાટકાના કાણાનો ભાગ. (૪) બંદૂકમાંનો ઘોડા ઉપર નાખવામાં આવતો ખટકો કે ઘોડો. (૫) જોડા પહેરતી વખતે વપરાતું સાલવણું. (૬) વહાણનો આગળનો ભાગ. (વહાણ.) (૭) વહાણની ત્રણ સઢોમાંની વચલી સઢ. (વહાણ.) (૮) ખાટલામાં વાણ ભરતી વખતે ચીરવામાં ન આવતી બે કે ચાર સર. (૯) જીભના આકારનો કોઈ પણ પદાર્થ [આવતું સાધન

**જીમલેટ** પું. લોખંડમાં કાણાં પાડવાનું માપ લેવા કામમાં

**જીમી** સ્ત્રી. કાઠી આહીર મેર કોળી સગર સથવારા કારડિયા વગેરે ગ્રામીણ સ્ત્રીઓનું કેડ નીચેનું વસ્ત્ર, પહેરણું

**જીમૂત** પું. [સં.] મેઘ

**જીમૂત-વાહન** પું. [સં.] ઇંદ્ર

**જીરણ** વિ. [સં. जीर्ण, અર્વા. તદ્ભવ] જુઓ 'જીર્ણ.'

**જીરમ** (-મ્ય) સ્ત્રી. હીરા માણેક પન્નાં વગેરેમાંની ઝીણી કાટ

**જીરવવું** સ. ક્રિ. [સં. जॄ- > जिर् > પ્રા. जीर દ્વારા] (લા.) સહન કરવું, ખમવું, ખમી ખાવું. (૨) મનમાં સહન કરી ટકાવી રાખવું. જીરવાવું કર્મણિ., ક્રિ. જિરવાવવું પ્રે., સ. ક્રિ. [કેરીનું અથાણું

**જીરા-કેરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જીરું' + કેરી.'] જીરા સાથે આથેલી

**જીરા-કોઠી** સ્ત્રી. [જુઓ જીરું' + 'કોઠી.'] જીરાના જેવી સુવાસ આપતાં કોઠાંનું ઝાડ

**જીરા-પૂરી** સ્ત્રી [જુઓ 'જીરું' + 'પૂરી.'] જીરું નાખેલી પૂરી

**જીરા-સાળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જીરું' + 'સાળ' (સં. शाली).] ડાંગર(ચોખા)ની એક જાત

**જીરાણું** જુઓ 'જિરાણું.' [કેરી.'

**જીરિયા કેરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જીરિયું' + 'કેરી.'] જુઓ 'જીરા-

**જીરિયું** વિ. [જુઓ 'જીરું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જીરાવાળું, જેમાં જીરું ભેળવ્યું હોય તેવું. (૨) જીરા જેવી સુગંધવાળું

**જીરું** ન. [સં. जीरक- > પ્રા. जीरअ-; ફા. જીરહ્] મસાલામાં વપરાતું એક પ્રકારનું સુગંધવાળું બિયું (એના 'સાદું' 'કલોંજી' અને 'શાહજીરું' એવા ત્રણ પ્રકાર છે.)

**જી-રે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જી[1]' + 'રે' (સં.)] (ગેય પદ્યમાં) 'જી' ની સાથે 'રે' (રાગના આલાપની પૂરણી માટે)

**જીનો** પું. પાણીનો વીરડો

**જીર્ણ** વિ. [સં.] ઘસાઈ ગયેલું. (૨) જૂનું (૩) વૃદ્ધ, ઘરડું. (૪) પચી ગયેલું, જરેલું [ઝીણો તાવ

**જીર્ણ-જ્વર** પું. [સં.] લાંબા સમયથી આવ્યા કરતો

**જીર્ણ-તા** સ્ત્રી [સં.] જીર્ણપણું [ગયેલો વ્યાધિ

**જીર્ણ-રોગ** પું. [સં.] ઘણા લાંબા સમયથી શરીરમાં ઘર કરી

**જીર્ણ-વ્રણ** ન. [સં., પું., ન.] લાંબા સમયથી રૂઝ ન આવતી હોય તેવું ઘારું [ગયેલું, તદ્દન જર્જરિત

**જીર્ણ-શીર્ણ** વિ. [સં.] જૂનું થઈ ઘસાઈ તૂટી ફૂટી કે ફાટી

**જીર્ણ-સસણી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'સસણી.'] લાંબા સમયથી ન મટતો સસણીનો રોગ [(૨) ઘડપણ

**જીર્ણાવસ્થા** સ્ત્રી. [સં. + अव-स्था] તદ્દન ઘસાઈ ગયેલી દશા.

**જીર્ણોદય** પું. [સં. जीर्ण + उदय] જૂના થઈ ગયેલાનું ફરી નીકળવું કે ઊભું થવું એ, 'રિવાઇવલ'

**જીર્ણોદ્ધાર** પું. [સં. जीर्ण + उद्धार] જૂની થઈ ગયેલી ઇમારત વગેરેનું સમારકામ, 'ઓવર-હૉલિંગ', 'રિનોવેશન' (હ.ગં.શા.)

**જીર્ણોદ્ધારવાદી** વિ. [સં., પું.] શાંત પડેલી વાત વગેરેને ફરી ઉખેળ્યા કરવાના મતનું, 'રિવાઇવલિસ્ટ' (ઉ. જો.)

**જીર્ણોદ્ધારવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'જીર્ણોદ્ધાર' સં. તત્સમ, ના. ધા.] જીર્ણોદ્ધાર કરવો

**જી-લબ્બે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જી[૧]' + અર. 'લબ્બયક્ – હું હાજર છું] (લા.) તાબેદાર હોય એમ, વાણીવશ, અધીન. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર. ખુશામત કરવી]

**જીવ** પું. [સં.] ચેતન પ્રાણીઓમાં રહેલું ચેતન તત્ત્વ, આત્મા. (૨) (લા.) મન, દિલ. (૩) દમ, સાર. (૪) બળ, શક્તિ. (૫) ધ્યાન, લક્ષ. (૬) ખંત, ચાનક. [૦ **અકારો કરવો** (રૂ. પ્ર.) સામાને આપણી અરુચિ થાય એમ કરવું. ૦ **અદ્ધો અદ્ધો થવો** (રૂ. પ્ર.) આફરીન થવું. (૨) આતુર થવું. (૩) બહુ ઉચાટ કરવો. ૦ **અદ્ધો કરવો** (રૂ. પ્ર.) પોતાની બધી શક્તિ ખરચવી. ૦ **અદ્ધો થવો (કે થઈ જવો)** (રૂ. પ્ર.) ગભરાઈ જવું. (૨) બેબાકળા બનવું. ૦ **અદ્ધ(-ધ્ધ)ર ફરવો** (રૂ. પ્ર.) ધ્યાન ન ચોટવું. ૦ **અદ્ધ(-ધ્ધ)ર (૦લટકી) રહેવો** (-રૅ:વો)(રૂ. પ્ર.) અધીરા બનવું (૨) મન ન ચોટવું. ૦ **આપવો** (રૂ. પ્ર.) કુરબાન થવું. (૨) આપઘાત કરવો. ૦ **આવવો** (રૂ. પ્ર.) શાંતિનો કે રાહતનો અનુભવ કરવો. ૦ **ઉપર આવવું** (-ઉપરય-) (રૂ. પ્ર.) જીવના જોખમે કામ કરવું. (૨) આકરા થઈ કામ કરવું – લડાઈ કરવી. ૦ **ઉપર આવી પડવું** (-ઉપરય-) (રૂ. પ્ર.) જાન જોખમમાં મુકાવો. ૦ **ઊચક થવો** (રૂ. પ્ર.) અરુચિ કે અણગમો થવો. (૨) આતુરતા અનુભવવી. ૦ **ઊઠવો** (રૂ. પ્ર.) ચિત્ત ન લાગવું. ૦ **ઊડી જવો** (રૂ. પ્ર.) કામમાં રસ ન રહેવો. (૨) મરણ પામવું. ૦ **ઊંચો થવો** (રૂ. પ્ર.) ઉચાટ થવો. (૨) વૈમનસ્ય થવું. ૦ **ઊંચો રહેવો** (-રૅ:વો) (રૂ. પ્ર.) દિલ ન લાગવું. ૦ **એક થવો** (રૂ. પ્ર.) મિત્રતા થવી. (૨) મતભેદ ન રહેવો, ૦ **ઓળે ધરવો** (-ઓળ્યે-) (રૂ. પ્ર.) હિંમત હારી જવી. (૨) જીવ વહાલો લાગવો. ૦ **કપાઈ જવો** (રૂ. પ્ર.) મનને ઘણું દુઃખ થવું. ૦ **કહ્યું ન કરવો** (રૂ. પ્ર.) દિલ માનવું નહિ. ૦ **કાઢવો** (રૂ. પ્ર.) સામાને કાયર કરી નાખવું. ૦ **કાઢી ના(-નાં)ખવો (કે આપવો)** (રૂ. પ્ર.) આત્મહત્યા કરવી. (૨) સખત મહેનત કરવી. ૦ **કાંપવો** (રૂ. પ્ર.) મનને ભય લાગવો. ૦ **ખાઈ જવો**, ૦ **ખાવો** (રૂ. પ્ર.) કંટાળો આપવો ૦ **ખાટો થવો** (રૂ. પ્ર.) નારાજ થવું. ૦ **ખૂલવો** (રૂ. પ્ર.) સંકોચ જતો રહેવો. ૦ **ગભરાવો** (રૂ. પ્ર.) મન વ્યગ્ર થવું. ૦ **ગુમાવવો** (રૂ.પ્ર.) માર્યા જવું. ૦ **ઘાલવો** (રૂ. પ્ર.) મન ચોટાડવું. ૦ **ઘાંટીમાં આવી રહેવો** (-રૅ:વો) (રૂ. પ્ર.) ભારે મુશ્કેલીમાં મુકાવું. ૦ **ઘેરાવો** (રૂ. પ્ર.) સ્નેહ થવો. ૦ **ચક(-ગ)ડોળે ચઢ(-ઢ)વો** (રૂ. પ્ર.) મૂંઝવણમાં પડવું. ૦ **ચપટીમાં હોવો** (રૂ. પ્ર.) ઘણી ચિંતામાં હોવું. ૦ **ચલાવવો** (રૂ. પ્ર.) હિંમત કરવી. ૦ **ચાલવો** (રૂ. પ્ર.) હિંમત થવી. ૦ **ચૂં થવો** (રૂ.પ્ર.) મૂંઝવણ અનુભવવી. ૦ **ચો(-ચોં)ટવો** (-ચૉંટવો) (રૂ. પ્ર.) દિલ લાગવું. ૦ **ચો(-ચોં)ટાડવો** (-ચૉંટાડવો) (રૂ. પ્ર.) દિલની લગનીથી કામ કરવું. ૦ **ચોરવો** (રૂ. પ્ર.) મનથી કામ ન કરવું. ૦ **છોડવો** (રૂ. પ્ર.) મરણ પામવું. ૦ **જતો રહેવો** (-રૅ:વો) (રૂ. પ્ર.) ઘણું જ દુઃખ થવું. ૦ **જવો** (રૂ.પ્ર.) મરણ પામવું. ૦ **જુદા પડવા** (રૂ.પ્ર.) વૈમનસ્ય થવું. ૦ **જોવો** (રૂ. પ્ર.) સામાની શક્તિ વગેરેનો આંક કાઢવો. ૦ **ઝાલ્યો ન રહેવો** (-રૅ:વો) રૂ. પ્ર.) તલપાપડ થવું, આતુર થવું. ૦ **ડગુમગુ થવો** (રૂ. પ્ર.) મન અસ્થિર થવું. ૦ **ટળવળવો** (રૂ. પ્ર.) ઝંખવું. ૦ **ટંગાઈ રહેવો** (-ટઙ્ગાઇ રૅ:વો), ૦ **ટંગાવો** (-ટઙ્ગાવો) (રૂ. પ્ર) શું કરવું એ ન સૂઝવું. ૦ **ટાઢો પાડવો** (રૂ. પ્ર.) શાંતિ અનુભવવી. ૦ **ટૂંકો કરવો**, ૦ **ટૂંકો થવો**, ૦ **ટૂંકો રાખવો** (રૂ. પ્ર.) કંજૂસ થવું. ૦ **ઠરવો**, ૦ **ઠરી ઠામ બેસવો** (-ઠામ્ય બૅસવો) (રૂ. પ્ર.) સંતોષ અનુભવવો, નિરાંત થવી. ૦ **ઠેકાણે ન રહેવો** (-રૅ:વો) (રૂ. પ્ર.) બહાવરા બનવું. ૦ **ઠેકાણે પડવો**, ૦ **ઠેકાણે રહેવો** (-રૅ:વો (રૂ. પ્ર.) નિરાંત અનુભવવી. ૦ **ઠેકાણે રાખવો** (રૂ. પ્ર.) ધીરજ રાખવી. ૦ **ડહોળાવો** (-ડૉ:ળાવો) (રૂ. પ્ર.) ઊલટી થવા જેવું થવું. ૦ **તલપાપડ થવો** (રૂ. પ્ર.) આતુરતા અનુભવવી. ૦ **તલસવો** (રૂ. પ્ર.) ઇચ્છા કરવી. ૦ **તાળવે ટંગાવો** (-ટઙ્ગાવો) (રૂ. પ્ર.) ઘણી આતુરતા અનુભવવી. ૦ **તોડવો**, ૦ **તોડી ના(નાં)ખવો** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ મહેનત કરવી. ૦ **થર પડવો** (થરય-) (રૂ. પ્ર.) શાંતિ અનુભવવી. ૦ **થવો** (રૂ. પ્ર.) સારી સંપત્તિ થવી. (૨) ઇચ્છા થવી. ૦ **થાળે બેસવો** (-બૅસવો) (રૂ.પ્ર.) શાંતિ થવી. ૦**થી જવું** (રૂ. પ્ર.) મરણ પામવું. ૦**થી મારવું** (રૂ. પ્ર.) ઠાર મારવું. ૦ **થોડો થોડો થવો** (રૂ. પ્ર.) હિંમત હારવી. ૦ **દઈ કરવું** (રૂ. પ્ર.) ચીવટથી કરવું. ૦ **દઈને** (રૂ. પ્ર.) ચીવટથી, મન ખુતાડીને. ૦ **દાઝવો** (રૂ. પ્ર.) સ્નેહની ઊંડી અસર અનુભવવી. ૦ **દૂખવવો**, ૦ **દુભવવો** (રૂ. પ્ર.) મનને દુઃખી થાય એવું કરવું. ૦ **દેવો** (રૂ. પ્ર.) કુરબાન થવું. (૨) આત્મઘાત કરવો. ૦ **દોરીએ ટંગાવો** (-દૉરિયે ટઙ્ગાવો) (રૂ. પ્ર.) ઘણો ગભરાટ અનુભવવો. ૦ **ધડકવો** (રૂ. પ્ર.) બીક લાગવી. ૦ **ધરપવો**, ૦ **ધરવો** (રૂ. પ્ર.) શાંતિ અનુભવવી. ૦ **ધરીને** (રૂ. પ્ર.) દિલ ચોટાડીને, પૂરા મનથી. ૦ **નહિ માનવો** (રૂ. પ્ર.) મનને પસંદ ન પડવું, ન ગમવું. ૦ **ના(નાં)ખવો** (રૂ. પ્ર.) ઇચ્છા કરવી. ૦ **ના(નાં)ખી દેવો** (રૂ. પ્ર.) કુરબાન થવું. ૦ **ના(નાં)ખીને**

(રૂ. પ્ર.) પૂરા દિલથી. (૨) કોઈના ઉપર ખુશ ખુશ થઈને. **૦ના સમ** (રૂ. પ્ર.) 'હું મરું' એવો કોલ. **૦ નીકળી જવો** (રૂ. પ્ર.) બહુ દુઃખ થવું. **૦ નીચે બેસવો** (-બેસવો) (રૂ. પ્ર.) શાંતિ અનુભવવી. **૦નું જીવન** (રૂ. પ્ર.) ઘણું જ વહાલું. **૦નું તરસ્યું** (રૂ. પ્ર.) સંતાપ્યા કરનારું, પજવનારું. **૦ને જનાખ નીકળી જવી** (રૂ. પ્ર.) ખૂબ મુશ્કેલી અનુભવવી. **૦ને ટાઢક થવી (કે વળવી)** (-ટાઢકચ-) (રૂ. પ્ર.) શાંતિનો અનુભવ કરવો. **૦નો જવો** (રૂ. પ્ર.) માર્યો જવો. **૦નો ઝાંપડો** (રૂ. પ્ર.) કંજૂસ. **૦ પડવો** (રૂ. પ્ર.) ઇચ્છા કરવી. (૨) ખરાબ ભાવનાથી જોવું. **૦ પડીકે બંધાવો** (-બન્ધાવો) (રૂ.પ્ર.) ચટપટી થવી, તાલાવેલી અનુભવવી. **૦ પર આવવું** (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'જીવ ઉપર આવવું'. **૦ પર બેસવું** (બેસવું) (રૂ. પ્ર.) હઠથી માગણી કરવી. (૨) સંતાપવું. **૦ પીગળવો** (રૂ. પ્ર.) દયાર્દ્ર થવું. **૦ પૂરો કરવો** (રૂ. પ્ર.) ઇચ્છા કરવી. **૦ ફરવો, ૦ બગાડવો** (રૂ. પ્ર.) ખરાબ કામના થવી. (૨) તબિયત બગડવી. **બગાડવો** (રૂ. પ્ર.) લલચાવું. **૦ બળવો** (રૂ. પ્ર.) દુઃખ થવું. (૨) અદેખાઈ થવી. **૦ બળ્યા કરવો** (રૂ. પ્ર.) સતત દુઃખ કે અદેખાઈ થતી રહેવી. **૦ બાળવો** (રૂ. પ્ર.) ચિંતા કે દુઃખની લાગણી અનુભવવી. **૦ બેસવો** (-બેસવો) (રૂ. પ્ર.) શાંતિ થવી. **૦ ભડકે બળવો** (રૂ, પ્ર.) અદેખાઈ વગેરેથી મનમાં બળ્યા કરવું. **૦ ભરાઈ આવવો** (રૂ. પ્ર.) કરુણા કે શોકનો આવેગ આવવો. **૦ ભરાઈ રહેવો** (-રેઃવો) (રૂ. પ્ર.) આસક્તિ રહેવી. **૦ ભળવો, ૦મળવો** (રૂ. પ્ર.) મનમેળ થવો. **૦ માનવો** (રૂ. પ્ર.) મનને ગમવું. **૦ મારવો** (રૂ. પ્ર.) મનનો સંયમ કરવો. **૦માં જીવ આવવો** (રૂ. પ્ર.) ભય જતાં સ્થિરતા અનુભવવી. **૦માં જીવ હોવો** (રૂ. પ્ર.) મનની પ્રબળ સ્થિરતા હોવી **૦ મોટો કરવો, ૦મોટો રાખવો** (-મોઃટો) (રૂ.પ્ર.) ઉદાર મન રાખવું. **૦ રહી જવો** (-રૈ:-) (રૂ. પ્ર.) વાસના રહી જવી. **૦ રાખવો** (રૂ. પ્ર.) કાળજી રાખવી. **૦ લઈને નાસવું (કે ભાગવું)** (રૂ. પ્ર.) મરણનો ભય જોઈને ભાગી છૂટવું. **૦ લગાડવો** (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'જીવ ચોટાડવો.' **૦ લબૂક લબૂક થવો** (રૂ. પ્ર.) ભય અનુભવવો. **૦ લાગવો** (રૂ.પ્ર.) જુઓ 'જીવ ચોટવો.' **૦ લેવો** (રૂ. પ્ર.) મારી નાખવું. (૨) આગ્રહથી માગ્યા કરવું. (૩) સતાવવું. **૦ લોભાવવો** (રૂ. પ્ર.) મોહિત થવું, આસક્ત થવું. **૦ વળગી રહેવો** (-રેઃવો) (રૂ. પ્ર.) લગની રાખ્યા કરવી. (૨) આસક્તિ રાખ્યા કરવી. **૦ વહાલો કરવો** (-વાઃલો-) (રૂ. પ્ર.) મરણ-ભયે ખસી જવું. **૦વાળું** (રૂ. પ્ર.) સંપત્તિવાળું, માલદાર. **૦ શીંકે ટંગાવો** (-ટઙ્ગાવો (રૂ. પ્ર.) અધીરા બનવું. **૦ સટોસટનું** (રૂ. પ્ર.) જીવના-પ્રાણના જોખમવાળું, મરણ થવાના ભયવાળું. **૦ હટી જવો** (રૂ. પ્ર.) ચિત્તમાં વૈરાગ્ય અનુભવવું. **૦ હાથમાં લેવો** (રૂ. પ્ર.) મરણની પરવા ન કરવી. **૦ હેઠે(-ઠો) બેસવો** (-બેસવો) (રૂ. પ્ર.) શાંતિ અનુભવવી] [ક્લેશ

**જીવ-ઉકાળો** પું. [+ જુઓ 'ઉકાળો'.] (લા.) માનસિક

**જીવક** પું. [સં.] એ નામની એક દિવ્ય વનસ્પતિ

**જીવ-કૃત** વિ. [સં.] જીવે કરેલું

**જીવ-ગત** વિ. [સં.] જીવને વિશે રહેલું, આત્મામાં રહેલું

**જીવગતિ-વિદ્યા** સ્ત્રી., **જીવગતિ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] સજીવ પદાર્થની ગતિને લગતી વિદ્યા

**જીવ-ઘાત** પું. [સં.] જીવ-હિંસા

**જીવ-જંત** (-જન્ત) ન., બ. વ. [સં. जीव-जन्तु પું.] નાનાં જંતુ, જીવાત. (૨) (લા.) સર્પ વગેરે પ્રાણીઓ [જીવાત

**જીવ-જંતુ** (-જન્તુ) ન., બ. વ. [સં., પું.] સર્વસામાન્ય

**જીવજંતુ-શાસ્ત્ર** (-જન્તુ-) ન. [સં.] પ્રાણિશાસ્ત્ર, 'બાયોલૉજી'

**જીવ-જાન** વિ. [સં. + ફા.] જાન આપે તેવું, જાની, પ્રાણ-પ્યારું

**જીવટ** (-ટય) સ્ત્રી. [સં. जीव + ગુ. 'અટ' ત. પ્ર.] હૃદય-ની દૃઢ વૃત્તિ, હિંમત, મર્દાનગી, 'વાઇટૅલિટી' (દ. બા.)

**જીવ-ટાળો** પું. [સં. + જુઓ 'ટાળવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] બેચેની, મનની ઊલટ-વાલટ

**જીવડલો** પું. [જુઓ 'જીવડો' + ગુ. 'લ' ત. પ્ર., સ્વાભાવિક રૂપ 'જીવલડો.'] જુઓ 'જીવલડો.' (પદ્યમાં.)

**જીવડું** ન. [સં. + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનું ઊડી શકે તેવું જંતુ

**જીવડો** પું. [જુઓ 'જીવડું.'] (લાડ કે તુચ્છકારમાં) જીવ. (૨) જરા મોટું જંતુ (મોટે ભાગે ઊડી શકનારું)

**જીવ-ડોલાવણું** વિ. [સં + 'ડોલાવવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] (લા.) મનને મોહ ઉત્પન્ન કરે તેવું

**જીવણ, ૦જી** પું. [સં. जीवन > પ્રા. जीवण પ્રા. તદ્ભવ + જુઓ 'જી[2].'] (લા.) પ્રાણપતિ, પ્રિયતમ

**જીવત-ક્રિયા** સ્ત્રી. [જુઓ 'જીવવું' વર્ત. કૃ. 'જીવતું' + સં.], **જીવત-ચરા** સ્ત્રી. [+ સં. चर्यामांथी] પોતાના મરણ પછી કરવા માટેનાં અંતિમ ક્રિયા-શ્રાદ્ધ-બ્રહ્મભોજન વગેરે પોતાના જીવતાં જ કરી લેવાં એ

**જીવત-જાગત** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જીવવું'–વર્ત. કૃ. 'જીવતું' + 'જાગવું'–વર્ત. કૃ. 'જાગતું.'નાં અવિકારી રૂપ; 'આં' પ્ર. નો લોપ] જીવતાં જાગતાં. (૨) (લા.) જીવન પર્યંત. (૩) જોતાં છતાં

**જીવ-તત્ત્વ** ન. [સં.] આત્મારૂપી તત્ત્વ, આત્મા

**જી(-જિ)વતર** ન. [જુઓ 'જીવવું' + ગુ. 'તર' કૃ. પ્ર.] જન્મારો, ભવ. [**૦ની પોટલી બાંધવી** (રૂ. પ્ર.) મૃત્યુ માટે તૈયાર રહેવું] [જીવંત

**જી(-જિ)વતલ** વિ. [જુઓ 'જીવવું' દ્વારા] જીવિત, જીવવંતું,

**જીવતાં જીવ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જીવતું' + ગુ. 'આં' પ્ર. + સં.] જીવ જીવતો હોય એ દરમ્યાન, હયાતી દરમ્યાન

**જીવતું** વિ. [જુઓ 'જીવવું' –વર્ત. કૃ. 'જીવતું.'] જીવવાળું, હયાત. (૨) ઊગતું (રોપું વગેરે). (૩) (લા.) માલદાર, ધનિક, કસદાર. (૪) તોલમાં નમતું. (૫) અખૂટ ચાલ્યા કરતું. (૬) તાજું. [**-તી ડાક(-કે)ણ** (-ણ્ય), **-તી બલા** (રૂ. પ્ર.) નઠારી નજરવાળી સ્ત્રી. (૨) કજિયાખોર સ્ત્રી. **૦ પૂંજી** (૧. પ્ર.) પશુ-ધન. **–તી મા(માં)ખ** (-ખ્ય) (રૂ. પ્ર.) ખુલ્લી ભૂલ. **–તી મા(માં)ખી ગળવી** (રૂ. પ્ર.) જાણી બૂઝીને આપત્તિ વહોરવી. **૦ ધન** (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'જીવતી-પૂંજી.'

**૦ મારવું** (રૂ. પ્ર.) ભારે મુશ્કેલીમાં મૂકવું. **૦ વશીકરણ** સુંદર સ્ત્રી. **-તો ગઢ** (રૂ. પ્ર.) શરીર]

**જીવતું-જાગતું** વિ. [જુઓ 'જીવતું' + 'જાગવું'-વર્ત. કૃ. 'જાગતું'.] ચેતનવાળું, સચેત અને જીવતું. (૨) મૂર્તિમંત

**જીવતે(-તો)-જીવત** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જીવતું'–દ્વિર્ભાવ. વચ્ચે સા. વિ. 'એ' પ્ર., પરંતુ 'ઓ' સ્વાર્થે.] જીવન દરમ્યાન, હયાતીમાં

**જીવ-તોડ** વિ. [સં. + જુઓ 'તોડવું.'] (લા.) ખૂબ જ મહેનત કરાવે તેવું, ખૂબ શ્રમવાળું, તનતોડ [સુવાસણ

**જીવત્પતિ** સ્ત્રી. [સં.] જેનો પતિ જીવતો છે તેવી સ્ત્રી, સધવા,

**જીવત્પિતૃક** વિ. [સં.] જેનો પિતા જીવતો છે તેવું (સંતાન)

**જીવ-દયા** સ્ત્રી. [સં.] પ્રાણીમાત્ર તરફ કરુણા-વૃત્તિ, જીવાનુકંપા [હયાતી, જીવિત દશા

**જીવ-દશા** સ્ત્રી. [સં.] જીવની અવસ્થા, જીવની હાલત. (૨)

**જીવ-દાતા** વિ. [સં., પું.] જીવિતનું દાન કરનાર, બીજાના પ્રાણ બચાવનાર [બીજાના પ્રાણ બચાવવા એ

**જીવ-દાન** ન. [સં.] અન્યને માટે પ્રાણો અર્પી દેવા એ. (૨)

**જીવ-દાર** વિ. [સં. + ફા. પ્રત્યય.] (લા.) માલ-મિલકત ધરાવનારું, ધનિક, કસદાર, માલેતુજાર. (૨) ઉમદા સ્વભાવનું

**જીવ-દાત્રી** વિ., સ્ત્રી. [સં., સ્ત્રી.] જુઓ 'જીવનદાતા.'–એવી સ્ત્રી

**જીવ-દેહ** પું. [સં.] સ્થૂળ શરીર

**જીવ-દ્રવ્ય** ન. [સં.] આત્મારૂપી તત્ત્વ, જીવ-તત્ત્વ

**જીવ-ધન** ન. [સં.] પશુ-ધન

**જીવ-ધારી** વિ. [સં., પું.] ચેતન (પ્રાણીમાત્ર), જીવંત

**જીવન** ન. [સં.] જીવવાની ક્રિયા કે પરિસ્થિતિ. (૨) પ્રાણ-તત્ત્વ, ચૈતન્ય. (૩) આયુષ, આવરદા, જિંદગી. (૪) વૃત્તિ, જીવિકા. [**૦નો આનંદ** (-આનન્દ) (રૂ. પ્ર.) 'રોમેન્ટિસિઝમ' (આ. બા.). **૦નો ઉલ્લાસ** (રૂ. પ્ર.) આનંદમય જીવન. (૨) કૌતુકપ્રેમ, 'રોમેન્ટિસિઝમ' (આ.બા.). **૦ રેડાવું** (રૂ. પ્ર.) શક્તિનું ઉમેરણ થવું]

**જીવન-ઐક્ય** ન. [સં.] એકબીજા લોકોના જીવનની એકરૂપતા, 'કોમ્યુનિઝમ' (પ્રે. ભ.)

**જીવન-કથા** સ્ત્રી. [સં.] જીવન ચરિત્ર, જિંદગીનો વૃત્તાંત

**જીવન-કલહ** પું. [સં.] જીવવા માટે કરવાં પડતાં કામધંધો નોકરી વગેરે, 'સ્ટ્રગલ ફોર એક્ઝિસ્ટન્સ' (મ. ન.)

**જીવન-કલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] જીવન જીવવાની ખૂબી ભરેલી પ્રક્રિયા

**જીવન-કાર્ય** ન. [સં.] હમેશાં ટકી રહે તેવા પ્રકારની મનુષ્યની વિશિષ્ટ પ્રવૃત્તિ, વિશિષ્ટ કર્તવ્ય, 'મિશન'

**જીવન-કાલ(-ળ)** પું. [સં.] જીવન દરમ્યાન વીતતો સમય, જિંદગી, હયાતી, જિવારો

**જીવન-ક્રમ** પું. [સં.] જિંદગીનો ચાલુ રહેલો કાર્યક્રમ, જીવનની ઘટમાળ, 'લૉ ઑફ લાઇફ'

**જીવન-ગાળો** પું. [સં. + જુઓ 'ગાળો.'] જીવન-કાલ. (૨) જીવન ગુજારવાનું સાધન

**જીવન-ચક્ર** ન. [સં.] એક પછી એક જન્મ થવાનું વર્તુલ. (૨) આ ભવમાં જ ભાતીગર જીવનક્રમ

**જીવન-ચરિત(-ત્ર)** ન. [સં.] જુઓ 'જીવન-કથા.'

**જીવન-ચર્યા** સ્ત્રી. [સં.] જીવન દરમ્યાનની ભાત ભાતની પરિસ્થિતિ પસાર કરવાપણું, જીવન-વ્યાપાર

**જીવન-જરૂરત-લક્ષી** વિ. [સં. + જુઓ 'જરૂરત' + સં., પું.] જીવન ચલાવવા માટે જોઈતી ચીજવસ્તુ વગેરે તરફ નજર રાખવામાં આવી હોય તેવું (તે તે ચીજ-વસ્તુ)

**જીવન-જરૂરિયાત** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'જરૂરિયાત.'] જીવન ચલાવવાને માટે જોઇતી ચીજ-વસ્તુઓ વગેરે

**જીવન-ઝરમર** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'ઝરમર.'] (લા.) જીવન દરમ્યાન અનુભવવામાં આવેલી પરિસ્થિતિનો વૃત્તાંત, જીવનચરિત [(ન. ભો.)

**જીવનતત્ત્વ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] શારીર-વિજ્ઞાન, 'ફિઝિયોલૉજી'

**જીવન-દર્શન** ન. [સં.] જીવનમાં અનુભવેલાં ભિન્ન ભિન્ન સત્યોનો સાક્ષાત્કાર, જીવન કેવી રીતે જીવવું એનો સાચો ખ્યાલ

**જીવન-દાતા** વિ. [સં., પું.] જીવન બચાવી આપનાર

**જીવન-દાન** ન. [સં.] જીવન બચાવી આપવાની ક્રિયા

**જીવન-દાત્રી** વિ., સ્ત્રી. [સં., સ્ત્રી.] જીવનદાતા સ્ત્રી

**જીવન-દાની** વિ. [સં., પું.], **જીવન-દાયક** વિ. [સં.], **જીવન-દાયી**, વિ. [સં., પું.] જુઓ 'જીવન-દાતા.'

**જીવન-દીપ, ૦ક** પું. [સં.] જીવનરૂપી દીવો, ચૈતન્ય

**જીવન-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જીવન-દર્શન.'

**જીવન-દોર** પું., સ્ત્રી., **-રી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'દોર, -રી.'] જીવનરૂપી દોરી, આશારૂપી દોરી, જીવન ટકાવી રાખવાનો મુખ્ય આધાર [ટકાવી રાખનારું

**જીવન-ધારક** વિ. [સં.] જીવનને પોષણ આપનારું, જીવનને

**જીવન-ધારા** સ્ત્રી. [સં.] જીવન જિવાતું જવાની અવિરત પ્રક્રિયા, જીવન-પ્રવાહ, જીવન-સરણી

**જીવન-ધોરણ** ન. [સં. + જુઓ 'ધોરણ.'] જીવનની રહેણીકરણીની કક્ષા કે દરજ્જો [જીવનનો હેતુ

**જીવન-ધ્યેય** ન. [સં.] જીવવાનો ઉદ્દેશ, જીવવાનું લક્ષ્ય,

**જીવન-નિયામક** વિ. [સં.] જીવનને નિયમમાં રાખનારું

**જીવન-નિર્વાહ** પું. [સં.] ભરણ-પોષણ, ગુજારો

**જીવન-નિર્વાહક** વિ. [સં.] ભરણ-પોષણના સાધનરૂપ, જીવનને નભાવનારું ['પૉલિસી' (ના.દ.)

**જીવન-નીતિ** સ્ત્રી. [સં.] જીવન જીવવાની પદ્ધતિ કે પ્રક્રિયા,

**જીવન-નૌકા** સ્ત્રી. [સં.] જીવનરૂપી વહાણ [(અં.બા.)

**જીવન-પક્ષી** વિ. [સં., પું] જીવન-વ્યવહારને લગતું, 'પ્રૅગ્મૅટિક'

**જીવન-પથ** પું. [સં] જીવનનો માર્ગ, જન્મારો, જિંદગી

**જીવન-પદ્ધતિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જીવન-નીતિ.'

**જીવન-પરિવર્તન** ન. [સં.] જીવન જીવવાની પદ્ધતિમાં થયેલો પલટો [દરમ્યાન

**જીવન-પર્યંત** (-પર્યન્ત) ક્રિ. વિ. [સં.] જીવન સુધી, જિંદગી

**જીવન-પલટો**, પું. [+ જુઓ 'પલટો.'] જુઓ 'જીવન-પરિવર્તન.'

**જીવન-પલ્લવિત** વિ. [સં.] જીવનના ઉલ્લાસમાંથી વિકસેલું, 'રોમૅન્ટિક' (ના. દ.)

**જીવન-પંથ** (-પન્થ) પું. [સં. जीवन-पथ] જુઓ 'જીવન-પથ.'

**જીવન-પાથેય** ન. [સં.] જીવન જીવવા માટેનું જ્ઞાનરૂપી ભાથું

**જીવન-પોષક** વિ. [સં.] જીવનનું પોષણ કરનારું, જીવનને ટકાવી

રાખનારું [કુદરતી પ્રવૃત્તિ, 'મેટાબૉલિઝમ'

**જીવન-પ્રક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] જીવન જીવવા માટે શરીરમાં થતી

**જીવન-પ્રણાલિકા, જીવન-પ્રણાલી** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જીવન-નીતિ'–'જીવન-ચર્યા.'

**જીવન-પ્રદ** વિ. [સં.] જુઓ 'જીવન-દાતા.'

**જીવન-પ્રયત્ન** પું. [સં.] જીવન જીવવા માટેનો પુરુષાર્થ, 'સ્ટ્રગલ ફૉર એક્ઝિસ્ટન્સ' (મ. ર.)

**જીવન-પ્રયાસ** પું. [સં.] જુઓ 'જીવન-પ્રયત્ન,' 'સ્ટ્રગલ ફૉર એક્ઝિસ્ટન્સ' (આ. બા.)

**જીવન-પ્રવાહ** પું. [સં.] જીવન દરમ્યાન ચાલુ રહેલી જીવન જીવવાની પ્રક્રિયા, 'લિબિડો'

**જીવન-પ્રસંગ** (-પ્રસઙ્ગ) પું. [સં.] જિંદગીમાં બનેલો કોઈ બનાવ

**જીવન-પ્રિય** વિ. [સં.] જેને જીવન વહાલું છે તેવું, જીવનાસક્ત

**જીવન-પ્રેરક** વિ. [સં.] માણસને ઉચ્ચ જીવન જીવવાની પ્રેરણા આપનારું ['વાઇટલ એનર્જી' (મ. ન.)

**જીવન-બલ(-ળ)** ન. [સં.] જીવી રહેવાની શક્તિ, પ્રાણ-બલ,

**જીવન-બુટ્ટી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'બુટ્ટી.'] જીવન જીવવાને શક્તિમાન બનાવે તેવી યુક્તિ કે પ્રક્રિયા

**જીવન-ભર** (-રય) ક્રિ. વિ. [સં. + જુઓ 'ભરવું.'] સમગ્ર જીવન દરમ્યાન, જિંદગી સુધી, હયાતી સુધી, જીવનપર્યંત

**જીવન-મંત્ર** (-મન્ત્ર) પું. [સં.] જીવનનો મુખ્ય આદર્શ, જીવન-સૂત્ર, 'ક્રીડ,' 'મેક્સિમ' ['એસેન્સ'

**જીવન-મુક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] અવસાન, દેહાંત. (૨) નિર્વાણ,

**જીવન-મૂડી** સ્ત્રી. [સં.] જીવનરૂપી સંપત્તિ. (૨) (લા.) જીવન જીવવામાં સહાયક બને તેવી વ્યક્તિ, જીવનનો સાચો આધાર

**જીવન-મૂર્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જેણે જીવન જીવી જાણ્યું છે તેવી આદર્શ વ્યક્તિ

**જીવન-મૂળી** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'મૂળી.'] જીવનની સફળતા અપાવે તેવું જ્ઞાન, જીવનનો આધાર

**જીવન-યાત્રા** સ્ત્રી. [સં.] જન્મથી મૃત્યુ સુધીનો પ્રવાસ, જીવન-પ્રવાહ, જીવન-સફર

**જીવન-યાપન** ન. [સં.] જીવન ગાળ્યે જવાની ક્રિયા

**જીવન-યુદ્ધ** ન. [સં.] સારી રીતે સુખમય જીવન ગાળવાને માટે જીવનમાં આવતાં વિઘ્નો સાથેની અથડામણ, જીવન-સંગ્રામ, 'સ્ટ્રગલ ફૉર એક્ઝિસ્ટન્સ' (પ્રે. ભ.)

**જીવન-રથ** પું. [સં.] જીવનરૂપી રથ

**જીવન-રસ** પું. [સં.] ચેતન પદાર્થોને ટકી રહેવાને માટે પદાર્થ શરીર વગેરેમાં વહેતો રસ, 'પ્રોટોપ્લાઝમ' (ન. મૂ. શા.) (૨. વિ.)

**જીવન-રસાયણ,-ન** ન. [.સં રસાયન] પ્રાણીઓના શરીરમાંનાં તત્ત્વોને લગતું શાસ્ત્ર, 'બાયો-કેમિસ્ટ્રી'

**જીવન-રહસ્ય** ન [સં.] જીવન ખરેખર શા માટે ભોગવવાનું છે એનો મર્મ, જીવન જીવવાનું રહસ્ય [(હસ્ત.)

**જીવન-રેખા(-ષા)** સ્ત્રી. [સં.] હથેળીમાંની આયુષ-રેખા.

**જીવન-લક્ષી** વિ. [સં., પું.] જીવનને ધ્યાનમાં રાખનારું, જીવન-વિષયક

**જીવન-લીલા** સ્ત્રી. [સં.] જિંદગી-રૂપી ક્રીડા, જીવનનો ખેલ

**જીવન-વિકાસ** પું. [સં.] જીવનને ખીલવ્યે જવાની પ્રક્રિયા, જીવનને ઉન્નત દશા તરફ લઈ જવાનું કાર્ય, જીવનનું ઘડતર

**જીવનવિકાસ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] 'બાયો-ટેક્નોલૉજી' (દ. કા.)

**જીવન-વિગ્રહ** વિ. [સં.] જુઓ 'જીવન-મૃત્યુ,' 'સ્ટ્રગલ ફૉર એક્ઝિસ્ટન્સ' (હ. વ.)

**જીવન-વિષયક** વિ. [સં.] જીવનને લગતું

**જીવન-વીમો** પું. [સં. + જુઓ 'વીમો.'] જિંદગીનો વીમો

**જીવનવીમા-નિગમ** પું. [+ સં.] જિંદગીનો વીમો ઉતારનું ખાનગી સરકારી કે અર્ધસરકારી તંત્ર, 'લાઇફ ઇન્સ્યોરન્સ કૉર્પોરેશન'

**જીવન-વૃત્ત** ન., **-ત્તાંત** (-ત્તાન્ત) પું., ન. [સં. + સં. + अन्त પું.] જીવન-ચરિત, જીવન-કથા

**જીવન-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] ભરણ-પોષણ માટેનો ધંધો

**જીવન-વ્યાપાર** પું. [સં.] જીવનની સમગ્ર હિલચાલ. (૨) ઇંદ્રિયોનું હલન-ચલન, 'ઑર્ગેનિક સેન્સેશન' (મ. ન.)

**જીવન-વ્યાપી** વિ. [સં., પું.] સમગ્ર જીવનમાં વ્યાપીને રહેલું, જીવનના અંત સુધી પહોંચતું

**જીવન-વ્યાસંગ** (-સઙ્ગ) પું. [સં.] જીવન ચલાવવા માટેની પ્રવૃત્તિ, જીવન-વૃત્તિ, ભરણ-પોષણ માટેનો ધંધો-ધાપો વગેરે

**જીવન-વ્રત** ન. [સં.] જીવન જીવવાનો ચોક્કસ પ્રકારનો સ્વીકારેલો આદર્શ .['લાઇફ-એનર્જી'

**જીવન-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જીવન જીવવા માટેની આત્મશક્તિ,

**જીવન-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] જુઓ 'જીવ-વિદ્યા.'. (૨) જીવન કેવી રીતે જીવવું એનો વિચાર આપતું શાસ્ત્ર

**જીવન-સખા** પું. [સં.] જિંદગી-ભરનો મિત્ર

**જીવન-સખી** સ્ત્રી. [સં.] જિંદગી-ભરની સ્ત્રી મિત્ર, પત્ની

**જીવન-સફર** સ્ત્રી. [સં. + જુઓ 'સફર.'] જુઓ 'જીવન-યાત્રા.'

**જીવન-સહચર** પું. [સં.] જુઓ 'જીવન-સખા.'

**જીવન-સહચરી, જીવન-સંગિની** (-સઙ્ગિની) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જીવન-સખી.'

**જીવન-સંગી** (-સઙ્ગી) વિ. [સં., પું.] જીવનના અંત સુધીનું સોબતી (જુઓ 'જીવન-સખા'–'જીવન-સખી.'). (૨) સ્ત્રી. પત્ની, ભાર્યા, ઘરવાળી, જીવન-સંગિની

**જીવન-સંગ્રામ** (-સઙ્ગ્રામ) પું., ન. [સં., પું.], **જીવન-સંઘર્ષ** (-સઙ્ઘર્ષ) પું. [સં.] જુઓ 'જીવન-યુદ્ધ,' 'સ્ટ્રગલ ફૉર એક્ઝિસ્ટન્સ' (ના. દ.)

**જીવન-સંદેશ** (-સન્દેશ) પું. [સં.] જીવન કેવી રીતે જીવવું એનો ખ્યાલ આપતો એ [ઘડપણ

**જીવન-સંધ્યા** (-સન્ધ્યા) સ્ત્રી. [સં.] (લા.) વૃદ્ધાવસ્થા,

**જીવન-સાથી** વિ. [સં. + જુઓ 'સાથી.'] જુઓ 'જીવન-સંગી.'

**જીવન-સાધન** ન. [સં.] ભરણ-પોષણનું સાધન, ઉદર-નિર્વાહ ચલાવવાનું સાધન

**જીવન-સાફલ્ય, જીવન-સાર્થક્ય** ન. [સં.] ઉચ્ચ પ્રકારનું જીવન જીવવાની સફળતા, ઉચ્ચ પ્રકારે જીવી જવું એ, જીવનની સાર્થકતા

**જીવન-સિદ્ધાંત** (-સિદ્ધાન્ત) પું. [સં.] જુઓ 'જીવન-મંત્ર.'

**જીવન-સિદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જીવન-સાફલ્ય.' [(ન.લ.)

**જીવન-સૂત્ર** ન. [સં.] જુઓ 'જીવન-મંત્ર,' 'મેક્સિમ,' 'મોટો'

**જીવન-સ્થિતિ** સ્ત્રી. [સં.] હયાતી, જીવનાવસ્થા

**જીવન-સ્પર્શી** વિ. [સં., પું.] જીવનને લગતું, જીવનના વિષયનું, જીવન-વિષયક

**જીવન-સ્મૃતિ** સ્ત્રી. [સં.] જિંદગી દરમ્યાનની યાદગાર બાબતોનું સ્મરણ, 'રેમિનિસન્સ'

**જીવન-સ્રષ્ટા** પું. [સં.] જીવનને સરજનાર તત્ત્વ, પરમાત્મા

**જીવન-સ્રોત** પું. [સં. °સ્રોતસ્ ન.] જુઓ 'જીવન-પ્રવાહ.'

**જીવન-સ્વપ્ન** ન. [સં., પું.] જીવનરૂપી સ્વપ્નું (ઝડપથી જીવન પસાર થઈ જતું હોવાથી)

**જીવન-સ્વામી** પું. [સં.] પતિ, ધણી

**જીવન-હેતુ** પું. [સં.] જુઓ 'જીવન-ધ્યેય.'

**જીવનાચાર** પું. [સં. जीवन + आ-चार] જીવન જીવવાની નિયમબદ્ધ પદ્ધતિ, શિરસ્ત, 'ડિસિપ્લિન' (ન.ક.દા.)

**જીવનાદર્શ** પું. [સં. जीवन + आदर्श] જુઓ 'જીવન-ધ્યેય.'

**જીવનારંભ** (-રમ્ભ) પું. [સં. जीवन + आ-रम्भ] જીવનની શરૂઆત

**જીવનારંભિક** (-નારમ્ભિક) વિ. [+ સં. आरम्भिक] જીવનનો આરંભ કરાવનારું, 'પ્રોટેરોઝોઇક' (વિ. ક.)

**જીવનાવધિ** પું., સ્ત્રી. [સં. जीवन + अवधि पुं.] જીવનની છેલ્લી મર્યાદા. (૨) ક્રિ. વિ. જીવનના છેલ્લા શ્વાસ સુધી

**જીવનાવશ્યક** વિ. [સં. जीवन + आवश्यक] જીવન-જરૂરિયાત

**જીવનાશા** સ્ત્રી. [સં. जीवन + आशा] જીવવાની આકાંક્ષા કે ધારણા

**જીવનાસક્ત** વિ. [સં. जीवन + आ-सक्त] જુઓ 'જીવન-પ્રિય.'

**જીવનાસક્તિ** સ્ત્રી. [સં. जीवन + आ-सक्ति] જીવન જીવવાની લગની

**જીવનાંતર** (જીવનાન્તર) ન. [સં. जीवन + अन्तर] આ જીવનની પહેલાંનું કે પછીનું કોઈ અન્ય જીવન, જન્માંતર

**જી(-જિ)વનિયું** ન. [સં. जीवन + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જીવન, જિંદગી. (૨) આજીવિકા, રોજી

**જીવ-નિર્વાહક** વિ. [સં.] જીવન ટકાવી રાખનાર, 'વાઇટલ' (મ. ન.) ['જીવન-કથા.'

**જીવની** સ્ત્રી. [સં. जीवन + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ

**જીવનીય** વિ. [સં.] જીવવા જેવું, જીવવા પાત્ર

**જીવનેચ્છા** સ્ત્રી. [સં. जीवन + इच्छा] જીવવાની ઇચ્છા

**જીવનેશ્વરી** સ્ત્રી. [સં. जीवन + ईश्वरी] જીવનની અધિષ્ઠાતા દેવી,-પત્ની

**જીવનોત્સવ** પું. [સં. जीवन + उत्सव] જીવન જીવવાનો ઉમંગ

**જીવનોદ્દેશ** પું. [સં. जीवन + उद्देश] જુઓ 'જીવન-ધ્યેય.'

**જીવનોપયોગી** વિ. [સં. जीवन + उपयोगी, પું.] જીવનમાં કામ લાગે તેવું [વૃત્તિ, ધંધો, રોજી

**જીવનોપાય** પું. [સં. जीवन + उपाय] જીવવાનું સાધન કે પ્રવૃત્તિ,

**જીવનોલ્લાસ** પું. [સં. जीवन + उल्लास] જુઓ 'જીવનોત્સાહ.'

**જીવનોલ્લાસી** વિ. [સં., પું.] જીવનનો ઉત્સાહ-ઉમંગ-આનંદ ધરાવતું [જીવન જીવી શકાય તેવો ઉપાય

**જીવનૌષધ** ન. [સં. जीवन + औषध] (લા.) ઉચ્ચ પ્રકારનું

**જીવ-મુક્ત** વિ. [સં. जीवत् + मुक्त, સંધિથી] જીવનના ત્રણ પ્રકારના તાપને વટાવી બ્રહ્માનંદનો અનુભવ કરનાર (જીવ), પરમહંસ, જીવદશામાં પણ દુન્યવી આસક્તિથી મુક્ત, બ્રહ્મનિષ્ઠ

**જીવન્મુક્તાવસ્થા** સ્ત્રી. [+ સં. अवस्था], **જીવન્મુક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જીવ-મુક્તની અવસ્થા, પરમહંસપણું, બ્રહ્મનિષ્ઠતા

**જીવ-મૃત** વિ. [સં. जीवत् + मृत, સંધિથી] જીવતે મુઉં, જિંદગી ભોગવ્યા છતાં જેણે કશું સાર્થક્ય કર્યું નથી તેવું

**જીવ-પદાર્થ** પું. [સં.] જીવરૂપી દ્રવ્ય, જીવ-તત્ત્વ [સ્વાર્થી

**જીવ-પ્રિય** વિ. [સં.] જેને જીવ વહાલો છે તેવું. (૨) (લા.)

**જીવ-બલ(-ળ)** ન. [સં.] જીવવાની શક્તિ

**જીવ-બ્રહ્મૈક્ય** ન. [સં. जीव-ब्रह्म + ऐक्य] જીવ અને બ્રહ્મની એકતા, જીવાત્મા અને પરમાત્માની એકતા, પરમમુક્તિ

**જીવ-ભાવ** પું. [સં.] ઉપાધિ કે અજ્ઞાનને કારણે પોતે પરમાત્મતત્ત્વ હોવા છતાં જીવ છે એવો ખ્યાલ, જીવપણું. (વેદાંત.)

**જીવ-ભૂગોળ** સ્ત્રી. [+સં. भूगोल, પું.] જીવોના વિકાસને લગતી પૃથ્વી ઉપરની માહિતીનું શાસ્ત્ર, 'બાયો-જ્યોગ્રાફી'

**જીવ-ભૂત** વિ. [સં.] જીવ નહિ છતાં જીવરૂપે થયેલું, જીવના રૂપમાં સરજાયેલું

**જીવ-ભ્રમ** પું. [સં.] જુઓ 'જીવ-ભાવ.' [જુઓ 'જીવ-ભાવ.'

**જીવ-મતિ** સ્ત્રી. [સં.] માણસની બુદ્ધિ, માણસની સમઝ. (૨)

**જીવ-મય** વિ. [સં.] પ્રાણમય. (વેદાંત.) (૨) જીવજંતુથી ભરેલું, જંતુમય [પરિસ્થિતિ

**જીવ-યોનિ** સ્ત્રી. [સં.] સજીવ સૃષ્ટિ, જીવ થઈને જન્મવાની

**જીવ-રખું** ન. [સં. + 'રાખવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] જીવને કષ્ટ ન થાય એ રીતે બચાવીને કામ કરનારું [મૂ શા.)

**જીવ-રસ** પું. [સં.] જુઓ 'જીવન-રસ', 'પ્રોટોપ્લેઝમ' (ન.

**જીવ-રસાયણ** ન. [સં. + જુઓ 'રસાયણ.'] શરીરનાં તત્ત્વોને લગતી પ્રક્રિયા, 'બાયો-કેમિકલ'-પ્રક્રિયા

**જીવરસાયણ-શાસ્ત્ર** ન. [સં. + જુઓ 'રસાયણ' + સં.] શારીર વિજ્ઞાનમાંના જીવતત્ત્વને લગતું-જીવોને લગતું-જીવન-વિકાસને લગતું શાસ્ત્ર, 'બાયો-કેમિસ્ટ્રી'

**જીવરસાયણ-શાસ્ત્રી** વિ. [+ સં., પું.] જીવરસાયણ શાસ્ત્રનું જ્ઞાન ધરાવનાર, 'બાયો-કેમિસ્ટ'

**જીવરામ-ભટ્ટાઈ** સ્ત્રી. [કવિ દલપતરામના 'મિથ્યાભિમાન' નાટકનું એક દંભી પાત્ર 'જીવરામ ભટ્ટ' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] (લા.) ડોળ, દંભ

**જીવ-રાશિ** પું. [સં.] જીવોનો સમૂહ

**જીવરું** વિ. [સં. जीव द्वारा] કામ કરવામાં જીવવાળું, તરવરિયું, ઉદ્યોગી, સ્ફૂર્તિવાળું

**જીવ-લગ** વિ. [સં. जीव-लग्न > પ્રા. °लग्ग] જીવને જિંદગી સુધી લાગુ પડેલું [જીવાત્મા. (પદ્યમાં.)

**જીવલડો** પું. [જુઓ 'જીવડો' + ગુ. 'લ' મધ્યગ.] જીવ,

**જીવ-લેણ** વિ. [સં. + 'લેવું' + ગુ. 'અણ' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] જીવ હરી લે તેવું, કાતિલ, પ્રાણહારક

**જીવલો** પું. [સં. + ગુ. 'લો' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (તુચ્છકારમાં) જીવ. (૨) જીવનદાસ જીવરાજ વગેરે નામોનું લઘુરૂપ (તુચ્છકારમાં કે બચપણ બતાવવા). (સંજ્ઞા.) [વસી રહેલાં છે.)

**જીવ-લોક** પું. [સં.] પૃથ્વી (કે જેના ઉપર જીવવાળાં પ્રાણીઓ

**જીવ-વાદ** પું. [સં.] જુઓ 'આત્મ-વાદ,' 'એનિમિઝમ' (વિ.ક.)

**જીવ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] પ્રાણીઓના ગુણધર્મનો વિચાર કરનારું શાસ્ત્ર, 'બાયોલૉજી' (પો. ગો.)

**જીવ-વિષયક** વિ. [સં.] જીવોને લગતું
**જીવવું** અ. ક્રિ. [સં. जीव् તત્સમ] પ્રાણ ધારણ કરી રહેવું, હયાત હોવું. (૨) ઊગરવું, બચી જવું (૩) ગુજારવું, વ્યતીત કરવું. [જીવી જાણવું (રૂ. પ્ર.) જીવનનું સાર્થક્ય થાય એમ જીવન જીવવું.] **જિવાવું** ભાવે., ક્રિ., **જિવાડવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**જીવ-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જીવનું માનસિક વલણ, ખાસિયત
**જીવ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] જુઓ 'જીવ-વિદ્યા.'
**જીવ-સંક્રમણ** (-સઙ્ક્રમણ) ન. [સં.] જીવની એક દેહમાંથી બીજા દેહમાં જવાની ક્રિયા
**જીવ-સૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] પૃથ્વી ઉપરની બધી ચેતન સૃષ્ટિ
**જીવ-હત્યા** સ્ત્રી. [સં.] નાનાં મોટાં કોઈ પણ પ્રાણીઓને મારી નાખવાની ક્રિયા
**જીવ-હાનિ** સ્ત્રી. [સં.] જીવ-હત્યા. (૨) નાનાં મોટાં કોઈ પણ પ્રાણીને કોઈ પણ જાતનું નુકસાન પહોંચાડવું એ
**જીવ-હિંસા** (-હિંસા) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જીવ-હત્યા.'
**જીવ-હીન** વિ. [સં.] જીવ વિનાનું, પ્રાણ વિનાનું, મરણ પામેલું. (૨) (લા.) તાકાત વિનાનું
**જીવંત** (જીવન્ત) વિ. [સં. जीवत् > जीवन् > પ્રા. जीवंत, પ્રા. તત્સમ] જીવતું, સજીવ, 'ઑર્ગેનિક' (ડો. માં.). (૨) (લા.) સક્રિય, કાર્યક્ષમ
**જીવા** સ્ત્રી. [સં.] જયા, પ્રત્યંચા (ધનુષની દોરી). (૨) અર્ધ-વર્તુળના બે છેડાને જોડનારી લીટી, 'કોર્ડ.' (ગ.). (૩) હસ્તપ્રતોમાં ઉપર નીચે મૂકેલો હાંસિયો કે કોરો ભાગ
**જીવાઈ** જુઓ 'જિવાઈ.'
**જીવાઈ-દાર** જુઓ 'જિવાઈ-દાર.'
**જીવા-કોટિ**(-ટી) સ્ત્રી. [સં.] અર્ધ-વર્તુળાકાર ભૂભાગના બંને છેડાઓને જોડનારી સીમા. (ભૂગોળ.)
**જીવા-કોઠી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જીવ' + 'કોઠી', વચ્ચે 'આ'નો પ્રક્ષેપ] જીવાતનો વાડો
**જીવાજીવ** પું. [સં. जीव + अ-जीव] ચર અને અચર પ્રાણી-પદાર્થ
**જીવાણુ** ન. [સં. जीव + अणु પું.] અત્યંત સૂક્ષ્મ જંતુ, બારીકમાં બારીક જંતુ, 'એમીબા' (કિ. ઘ.), 'બાયોફોર'
**જીવાણુ-નાશક** વિ [સં] શરીરમાંના જીવતત્ત્વના બારીક અણુઓનો નાશ કરનાર, 'એન્ટિ-બાયોટિક'
**જીવાણુ-વિજ્ઞાન** ન. [સં.] જંતુ-શાસ્ત્ર, 'બેક્ટેરિયોલોજી' (દ.કા.)
**જીવાણુવિજ્ઞાની** વિ. [સં., પું.] જંતુ-શાસ્ત્રી, 'બેક્ટેરિયોલૉજિસ્ટ' (દ. કા.)
**જીવાણુ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [+ સં.] જુઓ 'જીવાણુ-વિજ્ઞાન.'
**જીવાત** જુઓ 'જિવાત.'
**જીવાત-ખાતું** જુઓ 'જિવાત-ખાતું.'
**જીવાત-જીવવાદ** પું [+ સં.] ક્ષુદ્ર જંતુઓમાં પણ જીવ છે એ પ્રકારનો મત-સિદ્ધાંત, 'બાયો-જેનેસિસ' (પ્રા. વિ.)
**જીવાતુ-ભૂત** વિ. [સં.] જીવતું રાખી રહેલું, પ્રાણભૂત, હસ્તી સાચવી રહેલું
**જીવાત્મ-ભાવ** પું. [સં.] જીવ આત્મા છે એવો ખ્યાલ. (૨) જીવ જ પરબ્રહ્મ છે એવો ખ્યાલ. (વેદાંત.)
**જીવાત્મ-વાદ** પું. [સં.] જીવાત્મભાવનો સિદ્ધાંત
**જીવાત્મવાદી** વિ. [સં., પું.] જીવાત્મવાદમાં માનનારું
**જીવાત્મા** પું. [સં. जीव + आत्मा (आत्मन् પ્ર. વિ., એ.વ.)] પ્રાણીમાત્રમાં રહેલું ચેતન તત્ત્વ, જીવ, આત્મા, પ્રાણ-તત્ત્વ
**જીવા-દોરી** સ્ત્રી. [સં. जीव + જુઓ 'દોરી,' વચ્ચે 'આ'નો પ્રક્ષેપ.] જિંદગીને આધાર આપનારી વસ્તુ કે ક્રિયા, ભરણ-પોષણનો આધાર. (૨) આયુષ, આવરદા ['જીવ-દયા.'
**જીવાનુકંપા** (-કમ્પા) સ્ત્રી. [સં. जीव + अनु-कम्पा] જુઓ
**જીવાભિગમ** પું. [સં. जीव + अभि-गम] જીવના સ્વરૂપનો ખ્યાલ
**જીવામ** ન. [પારસી.] ગાયનું દૂધ
**જીવારોપણ** ન. [સં. जीव + आ-रोपण] પરમાત્મા દેહધારી બનતાં એમાં કરવામાં આવેલો જીવભાવ. (વેદાંત.). (૨) જુઓ 'સજીવારોપણ,' 'પર્સોનિફિકેશન' (મ. ન.)
**જીવારોપણ-વાદ** પું. [સં.] નિર્જીવમાં સજીવતા બતાવવાને લગતો મત-સિદ્ધાંત, 'ફેટિશિઝમ' (આ. ક.)
**જીવાવશેષ** પું. [સં. जीव + अव-शेष], પ્રાણીઓના જમીનનાં પડોમાં દબાઈ ને પથ્થર થઈ ગયેલ પદાર્થ, અશ્મીભૂત અવશેષ, 'ફૉસિલ' (ના. દ.) ['ફૉસિલ' (હ. ગં. શા.)
**જીવાશ્મ** પું. [સં. जीव+ अश्मन् = जीवाश्मा] જુઓ 'જીવાવશેષ.'
**જીવાશ્રિત** વિ. [સં. जीव + आ-श्रित] જીવમાં રહેલું
**જીવાસ્તિકાય** પું. [સં. जीव + अस्तिकाय] જીવરૂપી હયાતી ધરાવનાર તત્ત્વ. (જૈન.)
**જીવા-હોડી** સ્ત્રી. [સં. जीव + જુઓ 'હોડી,' વચ્ચે 'આ'નો પ્રક્ષેપ.] વહાણ આગબોટ વગેરેમાં રખાતી તોફાન વખતે બચવા ઉપયોગમાં આવતી હોડી, 'લાઇફ-બોટ'
**જીવાળ** જુઓ 'જિવાળ.'
**જીવાળું** જુઓ 'જિવાળું.'
**જીવાંતક** (જીવા-તક) વિ., પું. [સં.] જીવોની હત્યા કરનાર, ખૂની. (૨) પારધી કે ખાટકી
**જીવિકા** સ્ત્રી. [સં.] ગુજરાન ચલાવવાની પ્રક્રિયા, આજીવિકા, ભરણ-પોષણ (૨) પગાર. (૩) જિવાઈ, 'પે-શન'
**જીવિકા-નાશ** પું. [સં.] ભરણ-પોષણ બંધ થઈ જવું એ, આજીવિકાનો ઉચ્છેદ, ગુજરાનનાં સાધનોનો નાશ
**જીવિકોપાર્જન** ન. [સં. जीविका + उपार्जन] ભરણ-પોષણ ઊભું કરવું – મેળવવું એ, આજીવિકા મેળવવી એ
**જીવિત** વિ. [સં.] જીવવાળું, જીવતું. (૨) ન. જીવન, જિવતર
**જીવિત-કર્તવ્ય** ન. [સં.] જીવન દરમ્યાન કરવાની તે તે ફરજ
**જીવિત-કાલ**(-ળ) પું. [સં.] જીવનનો સમય, જીવન-કાલ, જિંદગી, જન્મારો, ભવ
**જીવિત-દશા** સ્ત્રી. [સં.] હયાતી
**જીવિત-દાન** ન. [સં.] જિંદગી બચાવી આપવાનું કામ
**જીવિત-નિરપેક્ષ** વિ. [સં.], -ક્ષી વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જીવનની સ્પૃહા વિનાનું, જીવવું યા ન જીવવું બેને મન સમાન છે તેવું, જિંદગીની પરવા વિનાનું [આયુષ, આવરદા
**જીવિતવ્ય** વિ. [સં.] જીવવા જેવું. (૨) ન. જીવન, જિંદગી,
**જીવિતાવસ્થા** સ્ત્રી. [સં. जीवित + अव-स्था] જુઓ 'જીવિત-દશા.' [ઇચ્છા
**જીવિતાશંસા** (-શંસા) સ્ત્રી. [સં. जीवित + आ शंसा] જીવવાની
**જીવિતાશા** સ્ત્રી. [સં. जीवित + आशा] જીવવાની ધારણા, જીવવાની તલસ

**જીવિતેચ્છા** સ્ત્રી. [સં. जीवित + इच्छा] જુઓ 'જીવિતાશંસા.'
**જીવિતેશ** પું. [સં. जीवित + ईश] જીવનના આધાર-રૂપ પતિ
**-જીવી¹** વિ. [સં, સમાસને અંતે 'જીવનારું' અર્થમાં 'શ્રમ-જીવી' વગેરે, પું] જીવનારું [એક નામ. (સંજ્ઞા.)
**જીવી²** સ્ત્રી. [જુઓ 'જીવો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] સ્ત્રીઓનું
**જીવેશ્વર** પું.,બ.વ. [સં. जीव + ईश्वर] જીવ અને ઈશ્વર. (વેદાંત.)
**જીવો** પું. [સં. जीवक -> પ્રા. जीवअ-] ગુજરાતમાં પડતું એક વ્યક્તિનામ (જીવાલાલ' વગેરેનો સંક્ષેપ પણ). (સંજ્ઞા.)
**જીવોત્પત્તિ** સ્ત્રી. [સં. जीव + उत्पत्ति] જીવોની મૂળ તત્ત્વમાંથી ઉત્પત્તિ, જીવોનું સર્જન. (૨) બારીક જંતુઓનો ઉદ્ભવ
**જીવોત્પત્તિ-વાદ** પું. [સં.] પરમાત્મ-તત્ત્વમાંથી જીવોનો વિકાસ થયો છે એવો મત-સિદ્ધાંત
**જીવોત્પત્તિવાદી** વિ. [સં., પું.] જીવોત્પત્તિવાદમાં માનનારું
**જીવોત્સર્ગ** પું. [સં. जीव + उत्सर्ग] પરમાત્મ-તત્ત્વમાંથી જીવોનો થયેલો વિકાસ, જીવોનું સર્જન
**જીવોપાધિ** સ્ત્રી. [સં. जीव + उपाधि] અવિદ્યાથી પરમાત્મ-તત્ત્વમાં જીવભાવનું આરોપણ. (વેદાંત.)
**જીસલી** સ્ત્રી., -લું ન. ખેતીના કામમાં વપરાતું એક સાધન
**જીસસ, ૦ ક્રાઈસ્ટ** પું. [અં.] ઈશુ ખ્રિસ્ત (ખ્રિસ્તી ધર્મના સ્થાપક). (સંજ્ઞા.)
**જી હજૂર** કે. પ્ર. [જુઓ જી¹ + 'હજૂર.'] મુસ્લિમ યુગમાં તાબેદારો તરફથી આજ્ઞા સાંભળતી વખતે બોલાતો ઉદ્ગાર
**જીંજરો** પું. એ નામનું એક ઘાસ [બંધાયેલું ફળ
**જીંડવું** ન. છોડનો કોટલાવાળો બીજકોશ. (૨) કપાસનું
**જુએ (જુવે)** ક્રિ. [જુઓ 'જોવું;' વર્ત. કા., વિધ્યર્થ, બી. પુ., એ. વ., ત્રી. પુ.] જોવાની ક્રિયા કરે, નિહાળે, દેખે, ભાળે
**જુઓ (જુવો)** ક્રિ. [જુઓ 'જોવું'; વર્ત. કા, વિધ્યર્થ, બી. પુ., બ. વ., આજ્ઞા., બી. પુ., ત્રી. પુ.] જોવાની ક્રિયા કરો, નિહાળો, દેખો, ભાળો. (૨) સમઝો, ધ્યાનમાં લો
**જુક્તાઈ** સ્ત્રી. [સં. युक्तનું અર્વા. તદ્ભવ 'જુક્ત' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.], **જુક્તિ** સ્ત્રી. [સં. युक्ति, અર્વા. તદ્ભવ] યુક્તિ, રચના, ગોઠવણ
**જુખામ** ન. [ફા. જુકામ્] સળેખમ, શરદી
**જુગ** પું. [સં. युग, અર્વા. તદ્ભવ] યુગ (સમયનો એક એકમ)
**જુગ જુગ (જુગ્ય જુગ્ય)** ક્રિ. વિ. [સં. युगे युगे, અર્વા. તદ્ભવ] દરેક યુગે. (૨) ઘણા યુગો સુધી
**જુગ-જૂનું** વિ. [+ જુઓ 'જૂનું.'] ઘણું જૂનું, પ્રાચીન
**જુગટિયું¹** વિ. [જુઓ 'જુગટું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] જુગટું ખેલનારું, જુગારી [જુઓ 'જુગટું.'
**જુગટિયું²** ન. [જુઓ 'જુગટું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]
**જુગત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [સં. युक्ति, અર્વા. તદ્ભવ], -તાઈ સ્ત્રી. [જુઓ 'જુગતું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.], -તિ(-તી) સ્ત્રી. [સં. युक्ति, અર્વા. તદ્ભવ] જુઓ 'જુક્તિ.' [ચાલાક
**જુગતિયું** વિ. [જુઓ 'જુગત' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] યુક્તિબાજ,
**જુગતી** જુઓ 'જુગતિ.'
**જુગતું** વિ. [સં. युक्त > અર્વા. તદ્ભવ 'જુગત' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] યુક્ત, બંધબેસતું આવે તેવું, ઘટિત
**જુગતે** (-ત્યે) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જુગત' + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] યુક્તિપૂર્વક [અંબામાતા, દુર્ગા
**જુગદંબા** (-દમ્બા) સ્ત્રી. [સં. जगदम्बा, જૂ. ગુ.] જગદંબા,
**જુગદાધાર** પું. [સં. जगदाधार, જૂ. ગુ. (જગતના આધારરૂપ) પરમેશ્વર [સ્વામી પરમાત્મા, પરમેશ્વર
**જુગદીશ,-શ્વર** પું. [સં. जगदीश,-श्वर, જૂ. ગુ.] જગતના
**જુગ-પાણિ** પું., બ. વ. [સં. युग-पाणि, અર્વા. તદ્ભવ, જૂ. ગુ.] બેઉ હાથ [જમાનાની તાસીર, કાળબળ
**જુગ-બલ(-ળ)** ન. [સં. युग-बल, અર્વા. તદ્ભવ] યુગબળ,
**જુગ-બાહુ** પું., બ. વ. [સં. युग-बाहु, અર્વા. તદ્ભવ, જૂ. ગુ.] જુઓ 'જુગ-પાણિ.'
**જુગમ** વિ. [સં. युग्म, અર્વા. તદ્ભવ, જૂ. ગુ.] બે, બેઉ. (૨) ન. જોડકું, બેડલું, બેલડું
**જુગલ** વિ. [સં. युगल, અર્વા. તદ્ભવ] જુગમ, યુગ્મ, બે, બેઉ. (૨) જોડ, જોડાયેલું (બેઉ). (૩) ન. જોડકું, બેલડું
**જુગલ-કિશોર** પું., બ. વ. [સં. युगल-किशोर, અર્વા. તદ્ભવ] શ્રીકૃષ્ણ અને બળદેવ. (૨) ન., બ. વ. (લા.) જુવાન પતિ-પત્ની, યુવક દંપતી
**જુગલ-જોડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જુગલ' + 'જોડી.'] સરખી ઉંમરના બે ભાઈ કે મિત્રો યા પતિ-પત્ની
**જુગલ-બારું** ન. [જુઓ 'જુગલ' દ્વારા.] સંયુક્ત કુટુંબમાંથી છૂટાં પડી ઘર નવું માંડનાર દંપતી. (૨) જુગાર
**જુગલ-સ્વરૂપ** ન. [જુઓ 'જુગલ' + સં.] જુઓ 'જુગલ-જોડી.'
**જુગલિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'જુગલ' + 'ઇયું' ત. પ્ર.] સાથે જન્મેલાં બાળકોની જોડ [બાળકોમાંનું પ્રત્યેક
**જુગલિયું** ન. [જુઓ 'જુગલિયાં.'] સાથે જન્મેલાં બે
**જુગાર** પું. [સં. द्यूतोद्गार > પ્રા. जुअग्गार – દ્યૂત રમવાનું આહ્વાન] દ્યૂત, જુગટું, 'ગેમ્બ્લિંગ' (હ. ગં. શા.) [૦ **ખેલવો,** ૦ **રમવો** (રૂ. પ્ર.)] ['કૉમન ગેમ્બ્લિંગ હાઉસ'
**જુગાર-ખાનું** ન. [+ જુઓ 'ખાનું.'] જુગાર ખેલવાનું સ્થાન,
**જુગારિયો** પું. [જુઓ 'જુગાર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **જુગારી** વિ. [જુઓ 'જુગાર' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુગાર ખેલનાર. (૨) જુગાર ખેલાવી દલાલી ખાનાર [(૨) નિંદા કરનારું
**જુગુપ્સક** વિ. [સં.] જુગુપ્સા કરનારું, અણગમો બતાવનારું
**જુગુપ્સા** સ્ત્રી. [સં.] સખત અણગમો. (૨) જોતાં ચીતરી ચડવાની સ્થિતિ. (૩) નિંદા [જોતાં ચીતરી ચડે તેવું
**જુગુપ્સા-જનક** વિ. [સં.] જુગુપ્સા ઉત્પન્ન કરે તેવું, જેને
**જુગુપ્સિત** વિ. [સં.] જેના તરફ અણગમો બતાવવામાં આવ્યો છે તેવું. (૨) જેને જોતાં ચીતરી ચડે તેવું. (૩) નિંદિત [જનક.'
**જુગુપ્સોત્પાદક** વિ. [સં. जुगुप्सा + उत्पादक] જુઓ 'જુગુપ્સા-
**જુગે(-ગો)-જુગ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જુગ જુગ' + વચ્ચે સા. વિ., 'એ' અને 'ઓ'નો પ્રક્ષેપ] દરેક યુગે
**જુગ્મ** વિ., ન. [સં. युग्म, અર્વા. તદ્ભવ] જુઓ 'જુગમ.'
**જુજવારો** પું. [જુઓ 'જુજવું' દ્વારા.] સંયુક્ત કુટુંબમાંથી છૂટાં પડી દંપતીએ સ્વતંત્ર રીતે માંડેલો ગૃહસંસાર, જુવારો, જુગલબારું
**જુ(-ઝુ)ઝાર** જુઓ 'ઝુઝાર.'
**જુડ્ડું** (-ડું) જુઓ 'જડું.²'

જૂ(-જૂ)ઠાઈ સ્ત્રી. [જુઓ 'જૂઠું[૨]' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] જૂઠાપણું [જૂઠું બોલવાની આદતવાળું, જૂઠઠું

જૂ(-જૂ)ઠાકું વિ. [જુઓ 'જૂઠું[૨]' + ગુ. 'આકું' ત. પ્ર.]

જૂ(-જૂ)ઠાણું ન. [જુઓ 'જૂઠું[૨]' + ગુ. 'આણું' ત. પ્ર.] જૂઠું બોલવું એ, જૂઠું, અસત્ય. (૨) ગપ

જૂ(-જૂ)ઠાળ વિ. [જુઓ 'જૂઠું[૨]' + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.] જૂઠું બોલવાની આદતવાળું, જૂઠાકું

જુઠ્ઠું જુઓ 'જૂઠ્ઠું.'

જુતાઉ વિ. [જુઓ 'જૂતવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] જોડવા લાયક (બળદ ઘોડો વગેરે). (૨) ખેડવા જેવું (ખેતર જેમાં (બળદ જોડી ખેડવાનું હોય છે, માટે)

જુતાવું જુઓ 'જૂતવું'માં.

જુદાઈ સ્ત્રી. [જુઓ 'જુદું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.], -ગીરી સ્ત્રી. [+ ફા. આભાસી પ્ર.] જુદાપણું, અલગ અલગ હોવાપણું

જુદારું ન. [જુઓ 'જુદું' દ્વારા.] જુદા થવું. (૨) કુટુંબ કે વેપાર વગેરેમાંથી છૂટા થવાનું ખત કે દસ્તાવેજ

જુદારો પું. [જુઓ 'જુદું' દ્વારા.] જુદાઈ, જુદાગીરી. (૨) તફાવત, ફેર, ભેદ,

જુદું વિ. [ફા. જુદા.] અલગ થયેલું કે રહેલું, ભેગું નહિ તેવું, ભિન્ન, નોખું. [૦ પડવું (રૂ. પ્ર.) એકમત ન થવું. ૦ થવું, ૦ રહેવું (-રૅ:વું) (રૂ. પ્ર.) છૂટાં પડી અલગ રહેવું]

જુદેરું વિ. [જુઓ 'જુદું' + ગુ. 'એરું' તુલનાત્મક ત. પ્ર.] જરા દૂર જુદું [સંગ્રામ

જુદ્ધ ન. [સં. युद्ध, અર્વા. તદ્ભવ, જૂ. ગુ.] યુદ્ધ, લડાઈ,

જુદ્ધારું વિ. [સં. युद्धकारक- > પ્રા. जुद्धारअ-] લડવાડિયું, બાધકણું, વઢકણું. (૨) (લા.) તરકટ કરનારું, જૂઠું બોલનારું

જુધરાણ ન. [જુઓ 'જુદ્ધ' દ્વારા.] લડતી વખતનું બુમરાણ, હોકારા-હાકોટા

જુનવટ (-ટય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જૂનું' + ગુ. 'વટ' ત. પ્ર.] જૂનાપણું, જુનવાણીપણું, અસલીપણું, અસલિયત

જુનવાણી વિ. [જુઓ 'જૂનું' દ્વારા.] જૂના સમયનું. (૨) જૂના વિચારનું, રૂઢમતવાદી, સ્થિતિ-ચુસ્ત, 'ઑર્થોડૉક્સ'

જુનાટ (-ટય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જૂનું' દ્વારા.] જુઓ 'જુનવટ.'

જુનાડ (-ડય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જૂનું' દ્વારા.] પગ વગેરેમાં પલળીને કોહી ગયેલો જૂનો કાંટો

જુનાણું ન. [જુઓ 'જૂનું' દ્વારા.] સૌરાષ્ટ્રના જૂનાગઢ નગરનું લોક-બોલીનું નામ. (સંજ્ઞા.)

જુનિયર વિ. [અં.] ઊતરતી કક્ષા કે દરજ્જાનું (ઉંમર હોદ્દો અધિકાર વગેરેમાં)

જુનિયરી સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુનિયર હોવાપણું

જુબાન સ્ત્રી. [ફા.] જુઓ 'જબાન.'

જુબાની સ્ત્રી. [ફા.] અદાલત વગેરેમાં અપાતી મૌખિક, સાક્ષી, 'ઓરલ-એવિડન્સ,' 'ડિપોઝિશન.' [૦ આપવી (રૂ. પ્ર.) સાક્ષી તરીકે કહેવું. ૦ પડવી (રૂ. પ્ર.) સાક્ષી તરફની મૌખિક રજૂઆત થવી. ૦ લેવી (રૂ. પ્ર.) સાક્ષીને પ્રશ્ન કરી જવાબ મેળવવા]

જુમ(-મા)ગી સ્ત્રી. [જુઓ 'જુમા.'] શુક્રવારે મદ્રેસામાં અપાતી મુસ્લિમ બાળકોને છાત્રવૃત્તિ

જુમેરેટ (-ટય) સ્ત્રી. રાખમાંના ઝીણા અંગારા. (૨) ધગધગતી રાખ

જુમલો પું. [અર. જુમ્લહ્] એકંદર સરવાળો

જુમા પું. [અર. જુમુઅહ્] શુક્રવાર

જુમાગી જુઓ 'જુમગી.'

જુમા-મસ્જિદ, જુમા-મસીદ સ્ત્રી. [અર. જુમઅહ્-મસ્જિદ્] શુક્રવારે જ્યાં મુસ્લિમ લોકો મોટી નમાજ પઢવા જાય તે ધર્મ-સ્થાન

જુમે-રાત (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જુમા' + 'રાત.'] શુક્રવારની પૂર્વની રાત્રિનો દિવસ, ગુરુવાર

જુમ્મેદા(-વા)ર જુઓ 'જિમ્મેદાર,' 'અન્ડર-રાઇટર.'

જુમ્મેદા(-વા)રી જુઓ 'જિમ્મેદારી,' 'અન્ડર-રાઇટિંગ.'

જુમ્મો પું. [અર. જિમ્મહ્] જિમ્મેદારી, જોખમદારી, જવાબદારી [ચાલવી એ

જુરત, જુરિયત સ્ત્રી. [અર. જુરૂઅત] હિંમત, છાતી

જુલફું ન. [અર. 'ઝુલ્ફહ્'નું બ. વ. 'ઝુલફ' + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] (ફારસીને અનુસરી) કપાળની બેઉ બાજુનું વાળનું તે તે ઝૂમખું

જુલમ પું. [અર. જુલ્મ્] સિતમ, કેર, જબરદસ્તી, અત્યાચાર. (૨) (લા.) અતિશયતા [જુલ્મી

જુલમગાર વિ. [+ફા. પ્ર.] જુલમ કરનાર, અત્યાચારી,

જુલમાટ પું. [+ગુ. 'આટ' ત. પ્ર.] ભારે જુલમ

જુલમી વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'જુલમ-ગાર.'

જુલાઈ પું. [અં.] ખ્રિસ્તી વર્ષનો ૭ મો મહિનો. (સંજ્ઞા.)

જુલાબ પું. [અર. જુલ્લાબ્] (ઔષધથી કરાવાતો કે થતો) ઝાડો, રેચ. (૨) હગણું, ઝાડો, દસ્ત. [૦ આપવો (રૂ. પ્ર.) રેચક દવા આપવી. (૨) ધમકાવવું. ૦ થઈ જવો (રૂ. પ્ર.) ગભરાઈ જવું. ૦ થવો (રૂ. પ્ર.) રેચક દવાને કારણે ઝાડો ઊતરવો. ૦ લાગવો (રૂ. પ્ર.) દવાની અસર થવી, ઝાડે જવું. ૦ લેવો (રૂ. પ્ર.) રેચક દવા લેવી. ૦ વળવો (રૂ. પ્ર.) રેચ થવાનું કાબૂમાં આવવું]

જુલૂસ પું. [અર.] રાજ્યાભિષેક. (૨) ઉત્સવ-યાત્રા. (૩) (૩) મેળાવડો, સભા

જુલ્ફાં જુઓ 'જુલફાં.'

જુલ્મ જુઓ 'જુલમ.'

જુલ્મ-ગાર જુઓ 'જુલમ-ગાર.'

જુલ્માટ જુઓ 'જુલમાટ.'

જુલ્મી જુઓ 'જુલમી'

જુવતી જુઓ 'યુવતિ.'

જુવાણ (-ણ્ય) સ્ત્રી. જુવાળ, ભરતી. (વહાણ.)

જુવાન વિ. [ફા. જવાન; સં. युवान् નું પ. વિ., એ. વ. યુવા, એના સાદૃશ્યે 'જવાન'નું 'જુવાન'] જુઓ 'જવાન-(૧).' [૦ પટ્ટો(-ઠ્ઠો) (રૂ. પ્ર.) ભરજવાન લોંઠકો પુરુષ]

જુવાન-જોધ વિ. [+ જુઓ 'જોધ.'] નવજવાન યોદ્ધા જેવું, તદ્દન જુવાન [જુવાન સ્ત્રી, યુવતિ

જુવાન-ડી સ્ત્રી. [+ગુ. 'ડું' ત. પ્ર. + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય]

જુવાન-ડો પું. [+ ગુ. 'ડું' ત. પ્ર.] તદ્દન જુવાન પુરુષ, નવ-જવાન

**જુવાનિયા-વેડા** પું., બ. વ, [જુઓ 'જુવાનિયું' + 'વેડા.'] જુવાનીના મદમાં કરેલું કાર્ય, જુવાનીને લઈ અડપલાં કે ઉદ્ધતાઈ કરવાની આદત

**જુવાનિયું** વિ. [જુઓ 'જુવાન' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુવાન. [-યા વાજું (રૂ પ્ર.) જુવાન સ્ત્રી-પુરુષોનું ટોળું]

**જુવાની** સ્ત્રી. [ફા. જવાની] યૌવનની અવસ્થા. [૦નું જોર (રૂ. પ્ર.) યુવાવસ્થાનો મદ]

**જુવાર** (-રય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. जुवारि] (મોટે ભાગે ગામડાંમાં ગરીબ લોકોના ખોરાકમાં વપરાતું) એક ધાન્ય, જાર

**જુવારવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'જવારવું'] જુઓ 'જવારવું.' જુવારાવું કર્મણિ.. ક્રિ. જુવારાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**જુવારા** જુઓ 'જવારા.'

**જુવારાવવું, જુવારાવું** જુઓ 'જુવારવું.'માં.

**જુવારું૧** ન. [જુઓ 'જુગાર'નો વિકાસ.] જુગાર

**જુવારું૨** ન., -રો પું. [જુઓ 'જુદું' દ્વારા.] સંયુક્ત કુટુંબમાંથી જુદા થઈ દંપતીનું અલગ રહેવું એ, જુજવારો, જુગલ-આરું

**જુવાળ** પું. સમુદ્રની ભરતી, વેળ, જ્વાર

**જુવેનાઇલ-કોર્ટ** સ્ત્રી. [અં.] સગીર ગુનેગારોના મુકદ્દમા ચલાવનારી અદાલત

**જુવેલ** ન. [અં.] હીરા માણેક પન્નાં વગેરે રત્ન

**જુવેલરી** સ્ત્રી. [અં.] જુવેલનો સમૂહ. (૨) જવેરાતી ઘરેણાંની દુકાન [અજીઠું, ઉચ્છિષ્ટ

**જુષ્ટ** વિ. [સં.] ભોગવેલું. (૨) ખાતાં છંડાયેલું, એઠું,

**જુસ્સાદાર** વિ. [જુઓ 'જુસ્સો' + ફા. પ્રત્યય.] જુસ્સાવાળું, જોમવાળું, આવેગવાળું, 'સ્પિરિટેડ'

**જુસ્સા-ભ(-ભે)ર** (-રય) ક્રિ.·વિ. [જુઓ 'જુસ્સો' + 'ભરવું.'] જુસ્સા સાથે, આવેગથી [લાગણી, આવેગ

**જુસ્સો** પું. [અર. જુસ્સહ્] માનસિક ઉશ્કેરાટ, પ્રબળ

**જુહાર** પું. [સં. जय + उदाहार > પ્રા. जओहार, 'जय' શબ્દ પૂર્વકનું કથન] (લા.) નમસ્કાર, વંદન, પ્રણામ (ખાસ કરી વાણિયાઓમાં રૂઢ)

**જુહાર-પટોળાં** ન., બ. વ. [+ જુઓ 'પટોળાં.'] (લા.) બેસતે વર્ષે સગાં-વહાલાંઓમાં પરસ્પર અપાતી ભેટ. (૨) બેસતે વર્ષે જમાઈને અપાતી ભેટ

**જુહારવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'જુહાર,'–ના. ધા.] નમસ્કાર કરવા. (૨) (લા.) આર્થિક સહાયતા માગવી. **જુહારાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **જુહારાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**જુહારાવવું, જુહારાવું** જુઓ 'જુહારવું'માં.

**જુંગ** (જુઙ્ગ્) ન. એક જાતનું મોટું વહાણ [જુંગાપણું

**જુંગાઈ** (જુઙ્ગાઇ) સ્ત્રી. [જુઓ 'જુંગું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.

**જુંગી** (જુઙ્ગી) સ્ત્રી. બાવળની કાંટ. (૨) બંને મોરાની પઠાણની પાસે આગળના ભાગમાં વપરાતા ચપટા તળિયાવાળું તે તે ખૂણિયું. (વહાણ.)

**જુંગું** (જુઙ્ગું) વિ. [રવા.] મજબૂત. (૨) ઉદ્ધત, ઢાંગું, ઉછાંછળું. (૩) ચાલાક, ચતુર [ની રમત

**જુંજર** (જુઞ્-જરય) સ્ત્રી. આસપાસ નાની કોડીઓ ફેરવવા-

**જુંઓ** (જુઞ્ઓ) પું. ઝૂંપડાનો એક પ્રકાર, કૂબો

**જૂ** સ્ત્રી. [સં. यूका > પ્રા. जूआ] માથામાં તેમજ ગંદાં કપડાંમાં પડતી એક જીવાત, ટોલો. [૦ની ચાલ (રૂ. પ્ર.) તદ્દન ધીમી ગતિ. ૦ મારવી (રૂ. પ્ર.) નવરાં બેસી રહેવું]

**જૂઈ** સ્ત્રી. [સં. यूथिका > પ્રા. जूहिआ] જાઈને મળતી મોગરાના સુગંધવાળાં ફૂલોની એક વેલ ['જુગારી.'

**જૂગટા-ખોર** વિ. [જુઓ 'જૂગટું.' + ફા. પ્રત્યય.] જુઓ

**જૂગટાખોરી** સ્ત્રી. [ + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] જુગાર રમવાની આદત

**જૂગટું** ન. [સં. द्यूत > પ્રા. जूअ દ્વારા] દ્યૂત, જુગાર

**જૂજ** વિ. [અર. જુજવ્, ફા. જૂઝ્] ઘણું થોડું, સ્વલ્પ, જરાક, સહેજ [નહિ જેવું, સહેજ-સાજ

**જૂજ-બાજ** વિ. [જુઓ 'જૂજ,'–દ્વિર્ભાવ.] સાવ ઓછું,

**જૂજવું** વિ. [અપ. जुअंजुअ દ્વારા] અલગ અલગ રહેલું, જુદું પડેલું. (૨) ભાત ભાતનું

**જૂટ** પું. [સં.] સમૂહ. (૨) કસરતમાં દંડનો એક પ્રકાર

**જૂઠ૧** પું. ઘાણીનો નળાકાર ભાગ. (૨) ચોસરમાં ભેગા આવતા બે કકડા

**જૂઠ૨** ન. [જુઓ જૂઠું.૨'] જૂઠાણું

**જૂઠડું૧** વિ. [જુઓ 'જૂઠું'૧' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઉચ્છિષ્ટ, છાંડેલું, અજીઠું, એઠું

**જૂઠડું૨** વિ. [જુઓ 'જૂઠું'૨' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (તિરસ્કારમાં) જૂઠાબોલું, અસત્યવાદી

**જૂઠણ૧** ન. [જુઓ 'જૂઠું'૧' + ગુ. 'અણ' ત. પ્ર., સર૦ મ્રજ. 'જૂઠન.'] છાંડેલું અનાજ, છંડામણ.(૨) ગુરુની રસોઈમાં ગુરુએ જમ્યા પછી બાકી રાખેલું

**જૂઠણ૨** પું. [જુઓ 'જૂઠું'૨' + ગુ. 'અણ' ત. પ્ર.] (લા.) ખેલમાં એલફેલ અને જૂઠું પણ બોલનાર મશ્કરું પાત્ર, રંગલો, વિદૂષક [જેવી આદત, રંગલા-વેડા

**જૂઠણ-વેડા** પું., બ.વ. [જુઓ 'જૂઠણ૨' + 'વેડા.'] જૂઠણના

**જૂઠવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'જૂઠું,'૧' –ના. ધા.] એઠું કરવું (આ ક્રિયારૂપ 'જમવું' સાથે જ વપરાય છે. સમાસમાં 'જમે-જૂઠે') [જૂઠાપણું, જૂઠ

**જૂ(-જુ)ઠાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'જૂઠું'૨' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.]

**જૂઠાણુ** જુઓ 'જુઠાણું.'

**જૂઠાડું** જુઓ 'જુઠાડું.'

**જૂઠા-બોલું** વિ. [જુઓ 'જૂઠું' + 'બોલવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] જૂઠું બોલવાની ટેવવાળું, જુઠાડું

**જૂ(-જુ)ઠાળ** જુઓ 'જુઠાળ.'

**જૂઠું૧** વિ. [સં. जुष्टक- > પ્રા. जुट्ठअ-] ઉચ્છિષ્ટ, એઠું કરેલું, અજીઠું [ન. અસત્ય, અનૃત, જુઠાણું

**જૂઠું૨** વિ. સાચું નહિ તેવું, અસત્ય, ખોટું, અનૃત. (૨)

**જૂઠે-જૂઠું** ક્રિ. વિ [જુઓ 'જૂઠું૨' દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'એ' સ્ત્રી. વિ., પ્ર.] તદ્દન જૂઠું, સાવ અસત્ય, તૂતે-તૂત

**જૂઠે-જૂઠું** વિ. [જુઓ 'જૂઠું'–દ્વિર્ભાવ, પરંતુ પૂર્વપદમાં ત્રી. વિ. 'એ' પ્ર.] સાવ જૂઠું. તદ્દન અસત્ય

**જૂતવું** અ. ક્રિ. [સં. युक्त > પ્રા. जुत्त, ના. ધા.] (બળદ કે ઘોડા વગેરેનું વાહનમાં) જોડાવું. (૨) (લા.) (કામમાં) લાગી પડવું. **જુતાવું** ભાવે., ક્રિ. **જોતવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [જુઓ 'જોડવું.']

**જૂતા** પું., બ. વ. [હિં. 'જૂતા'] જોડા, પગરખાં, ખાસડાં, કાંટારખાં. [**૦તા ઉઠાવવા** (રૂ. પ્ર.) હલકી નોકરી કરવી. **૦ ચાટવા** (રૂ. પ્ર.) ખુશામત કરવી. **૦ વરસવા** (રૂ. પ્ર.) સખત ઠપકો મળવો]

**જૂતા-જૂતી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જૂતો'-દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] જોડાથી કરવામાં આવતી મારામારી

**જૂતાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'જૂતા.'] જુઓ 'જૂતા.'

**જૂતિયાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'જૂતિયું.'] (તિરસ્કારમાં) ખાસડાં, જૂતાં. [**૦ ખાવાં** (રૂ. પ્ર.) અપમાન મળવું. **૦ પડવાં** (રૂ.પ્ર.) ઠપકો મળવો. **૦ મારવાં** (રૂ. પ્ર.) ઠપકો આપવો]

**જૂતિયું** ન. [જુઓ 'જૂતું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ખાસડું. જોડો (તિરસ્કારમાં)

**જૂતી** સ્ત્રી. [હિં.] મોજડી. [**ઉઠાવવી** (રૂ. પ્ર.) સેવા કરવી. **૦ મારવી** (રૂ. પ્ર.) ઠપકો દેવો]

**જૂતું** ન. [હિં. 'જૂતા' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (તિરસ્કારમાં) ખાસડું, જોડો [**-તે માર્યે ફરવું** (રૂ. પ્ર.) મેળ્યું કરવું, જવા દેવું]

**જૂતો** પું. [જુઓ 'જૂતું.'] (તિરસ્કારમાં) જોડો, ખાસડું

**જૂથ** ન. [સં. યૂથ, અર્વા. તદ્ભવ] યૂથ, સમૂહ, ટોળું, સમુદાય. (૨) અલગ અલગ પડેલી ટોળી, 'પાર્ટી,' 'ગ્રૂપ'

**જૂથ-નાયક** વિ. [+ સં.] ટોળાનું આગેવાન, 'ગ્રૂપ-લીડર'

**જૂથ-બંધી** [(-બન્ધી) સ્ત્રી. [જુઓ 'જૂથ' + ફા. 'બન્દ્' + 'ઈ' ત. પ્ર.] રાજકીય વગેરે પક્ષોમાં પ્રત્યેક સમૂહનો સંપ કે એકરૂપતા

**જૂથ-વર્તન** ન. [+ સં.] આખા સમૂહની હિલચાલ વર્તણૂક વગેરે, 'ગ્રૂપ-બિહેવિયર' ['ગ્રૂપિઝમ'

**જૂથ-વાદ** પું. [જુઓ 'જૂથ' + સં.] જૂથ-બંધીની પ્રક્રિયા,

**જૂથે-જૂથ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જૂથ,'-દ્વિર્ભાવ, વચ્ચે ત્રી. વિ., 'એ' પ્ર.] ટોળેટોળાં

**જૂન** પું. [અં.] ખ્રિસ્તી વર્ષનો છઠ્ઠો મહિનો. (સંજ્ઞા.)

**જૂનાગઢી** વિ. [સૌરાષ્ટ્રનું એક નગર 'જૂનાગઢ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જૂનાગઢ નગરને લગતું, જૂનાગઢનું

**જૂનું** વિ. [સં. जूर्णक- > પ્રા. जुन्नअ-] પૂર્વે થઈ ગયેલું, પૂર્વનું. (૨) ઘસાઈને જીર્ણ થયેલું. (૩) (લા.) નીવડેલું. [**૦ ખખ** (રૂ. પ્ર.) તદ્દન જૂનું, ખખળી ગયેલું, 'એન્ટિક્વેઇટેડ.' **૦ પાનું, ૦ પૂનું** (રૂ. પ્ર.) ફાટ્યું તૂટ્યું જીર્ણ. **૦ સૂનું** (રૂ. પ્ર.) વપરાઈ નકામું બની ગયેલું. **-નેથી** (રૂ. પ્ર.) ઘણા જૂના સમયથી **-નો જોગી** (રૂ. પ્ર.) લાંબા સમયથી અનુભવ લઈ રીઢો થયેલો માણસ, અનુભવી અને કાબેલ]

**જૂનું-પુરાણું** વિ. [+ જુઓ 'પુરાણું.'] ખૂબ જ જૂનું. (૨) વપરાઈને ખૂબ જૂનું થયેલું, ફાટ્યું તૂટ્યું જૂનું

**જૂનો** પું. [જુઓ 'જૂનું.'] અતીત બાવાનો અખાડો. (૨) સોજો

**જૂફ** પું. એ નામનો એક ફૂલ-છોડ

**જૂમિયો** જુઓ 'જમૈયો.'

**જૂ(-જ્યૂ)રર** વિ. [અં.] ન્યાયાલયમાં ન્યાયમૂર્તિને સહાયક સ્વતંત્ર નિર્ણય આપી શકે તેવા પંચનો સભ્ય

**જૂ(-જ્યૂ)રી** સ્ત્રી. [અં.] ન્યાયાલયમાંનું જ્યૂરરોનું બનેલું પંચ

**જૂલ** પું. [અં.] કાર્યશક્તિનો એકમ (પ. વિ.)

**જૂવટું, જૂવું** ન. [સં. द्यूत- > પ્રા. जूअ દ્વારા] જુગાર, દ્યૂત

**જૂવો** પું. ઢોરનાં શરીર પર થતો એક જીવડો, જવો

**જૂગણું** વિ. માખીના ટાંગા જેવું ઝીણું [પ્રે., સ. ક્રિ

**જૂરવું** અ. ક્રિ. [રવા.] બેઠાં બેઠાં ઝોકાં ખાવાં, જુરાવવું

**જૃંભકાસ્ત્ર**(જૃમ્ભકાસ્ત્ર) ન. [સં. जृम्भक + अस्त्र] અસ્ત્ર લાગવાથી બગાસાં આવે તે પ્રકારનું માંત્રિક અસ્ત્ર (પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે)

**જૃંભણ** (જૃમ્ભણ) ન. [સં.] બગાસાં ખાવાં એ

**જૃંભણાસ્ત્ર** (જૃમ્ભણાસ્ત્ર) ન. [સં. जृम्भण + अस्त्र] જુઓ 'જૃંભકાસ્ત્ર.'

**જૃંભા** (જૃમ્ભા) સ્ત્રી. [સં.] બગાસું

**જે**[1] (જેઃ) સા. સર્વ. [સં. यः > પ્રા. जो > અપ. जु, પરંતુ ગુ. માં एषः > પ્રા. एसो > અપ. एहुના સાદૃશ્યે વિકાસ] પ્રત્યયો અને અનુગો સાથેના પ્રયોગમાં મહાપ્રાણિત સ્વરોચ્ચારણ : જેઃને, જેઃનું, જેઃમાં; માનાર્થે બ. વ.માં જેઃમને, જેઃમનું વિવૃત 'એ' સાથે, પરંતુ લેખનમાં સ્વીકાર્ય નથી. ત્રી. વિ., એ. વ.માં 'જેણે' ઉચ્ચારણથી વિવૃત એકાર, પરંતુ મહાપ્રાણિત સ્વરોચ્ચારણ નહિ, એ રીતે બ. વ.નો 'ઓ' લાગતાં પણ નહિ.]

**જે**[2] ઉભ. [સં. यद् > પ્રા. जं દ્વારા જૂ. ગુ. 'જિ' થઈ] કે (જૂ. ગુ. ગદ્યમાં ખાસ કરી 'જે' હતો ત્યાં અર્વા. ગુ.માં 'કે' (અં. that) આવી ગયો છે.)

**જે**[3] (જે) સ્ત્રી. [સં. जय આજ્ઞા., બી. પુ., એ. વ. > પ્રા. जइ દ્વારા ગુ.માં સ્ત્રી. શબ્દ બન્યો છે.] વિજયનો ઉદ્ગાર. [**૦ કરવી** (રૂ. પ્ર.) દીવો કરવો. **૦ ગાવી, ૦ બોલવી** (રૂ.પ્ર.) વખાણ કરવાં]

**જેઇલ** જુઓ 'જેલ.'

**જેઇલ-ખાનું** જુઓ 'જેલ-ખાનું.'

**જેઇલ-ગુનો** (-ગુનોઃ) જુઓ 'જેલ-ગુનો.'

**જેઇલ-જીવન** જુઓ 'જેલ-જીવન.'

**જેઇલ-નિવાસ** જુઓ 'જેલ-નિવાસ.'

**જેઇલ-નિવાસી** જુઓ 'જેલ-નિવાસી.'

**જેઇલ-બદલી** જુઓ 'જેલ-બદલી.'

**જેઇલ-યાત્રા** જુઓ 'જેલ-યાત્રા.'

**જેઇલર** જુઓ 'જેલર.'

**જેઇલ-વાસ** જુઓ 'જેલ-વાસ.'

**જેક** પું. [અં.] વજનવાળી ચીજો ઊંચકવાનું યાંત્રિક સાધન

**જેકરી** સ્ત્રી. ચોપાઈના જેવા ચરણને છેડે 'લ-ગા'ના રૂપમાં ત્રણ માત્રા આપતો ચતુષ્કલ પંદર માત્રાનો એક માત્રામેળ છંદ. (પિં.)

**જેકેટ** ન. [અં.] બાંડિયો કબજો, જાકીટ, વાસકૂટ. (૨) પુસ્તકોના પાકા પૂઠા ઉપર ચડાવવાનું જાડા કાગળ કે ચામડાનું યા પ્લાસ્ટિકનું રક્ષક પડ

**જે-ગુરુ** (જે-) કે. પ્ર. [સં. जय गुरो] 'હે ગુરુ, આપનો વિજય થાઓ' એવો ઉદ્ગાર

**જે-ગોપાલ(-ળ)** (જે-) કે. પ્ર. જુઓ 'જય-ગોપાલ.'

**જે જે** (જે જે) કે. પ્ર. [જુઓ 'જે,[3]'-દ્વિર્ભાવ.] જુઓ

'જય જય.'

**જેટ** ન. [અં.] મોટી જાતનું એક વિમાન

**જેટ-જેટલું** (જેટ-જેટલું) વિ. [જુઓ 'જેટલું,'–દ્વિર્ભાવ.] જેટલું જેટલું

**જેજેવંતી** (-વન્તી) જુઓ 'જય-જયવંતી' (રાગિણી). (સંગીત.)

**જેટલું** (જેટલું) વિ. [સં. यावत् > અપ. जेत्तुल्लअ-] સાપેક્ષ માપ ધરાવતું (-એ સમય વજન સંખ્યા ઊંચાઈ વગેરેનું)

**જેટી** સ્ત્રી. [અં.] બંદર ઉપરનો ધૂરજો, ધક્કો, ડક્કો

**જેઠ** પું. [સં. ज्येष्ठ > પ્રા. जेट्ठ] પતિનો મોટો ભાઈ. (૨) હિંદુ કાર્તિકાદિ વર્ષનો આઠમો મહિનો. (સંજ્ઞા.)

**જેઠવો** પું. [સૌરાષ્ટ્રમાં પોરબંદરની આસપાસનો પ્રદેશ દસમી સદીમાં જ્યેષ્ઠુક એવી કૃત્રિમ સં. સંજ્ઞા ધરાવતો., ત્યાંનો રાજવંશ > પ્રા. जेट्ठुअ-] જૂના પોરબંદર રાજ્યનો રાજવંશ અને એનો વંશજ રાજપૂત. (સંજ્ઞા.)

**જેઠાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જેઠ' + ગુ. 'આણી' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જેઠની પત્ની, પતિની મોટી ભાભી

**જેઠી[1]** વિ. [જુઓ 'જેઠ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જેઠ મહિનાને લગતું, જેઠ મહિનાનું. [૦ ઉધાન (રૂ. પ્ર.) જેઠ મહિનામાં આવતો સમુદ્રનો પ્રબળ જુવાળ. ૦ પુત્ર (રૂ. પ્ર.) પહેલા ખોળાનો દીકરો કે મોટો દીકરો]

**જેઠી[2]** સ્ત્રી. [જુઓ 'જેઠો[1]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જેઠ મહિનામાં જન્મેલી સ્ત્રીનું હિંદુઓમાં અપાતું નામ. (સંજ્ઞા.)

**જેઠી-મધ** ન. [સં. यष्टि-मधु > પ્રા. जट्ठि°-] એ નામની એક વનસ્પતિ. [૦નો શીરો (રૂ. પ્ર.) જેઠીમધના મૂળમાંથી ઉકાળીને કાઢેલો ગળ

**જેઠીમલ(-લ્લ)** પું. [સં. ज्येष्ठिन् + मल्ल > પ્રા. जेट्ठि°] મધ્ય કાલના ગુજરાતમાંનો મલ્લોનો એક વર્ગ (મોઢ બ્રાહ્મણોમાંથી વિકસેલો)

**જેઠડું** ન. [જુઓ 'જેઠ' દ્વારા.] ઉનાળામાં ઢોરોને થતો ધાસણીના પ્રકારનો એક રોગ

**જેઠો[1]** પું. [સં. ज्येष्ठक- > પ્રા. जेट्ठअ-] જેઠ મહિનામાં જન્મેલા માણસનું હિંદુઓમાં અપાતું નામ (જેઠાલાલ જ્યેષ્ઠારામ વગેરે) (સંજ્ઞા.)

**જેઠો[2]** પું. ગૂંદી કાઢ્યા પછીનો કસૂંબાનો રંગ

**જેઠાણું** ન. [જુઓ 'જેઠ' દ્વારા.] લગ્ન થઈ ગયા પછી કન્યાને ત્યાં અપાતું જેઠ મહિનાનું જમણ

**જેડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. વિલંબ, વાર

**જેણી[1]** (જેણી) સા. સર્વ., સ્ત્રી. [જૂ. ગુ.માં સ્ત્રી. માં 'જેણી' રૂપ 'જે' સર્વ.નું હતું, અત્યારે માત્ર પારસી બોલીમાં, છતાં, કવચિત્ પ્રયોજાય છે.] જે સ્ત્રી. (આ વિશેષણ તરીકે નથી વપરાતું.)

**જેણી[2]** (જેણી) સા. સર્વ., વિ. [સં. यद्‌ના અપ. ત્રી. વિ. અને સા. વિ., એ. વ. ના जेणइ રૂપનું લાઘવ] જેણી ગમ જેણી કોર જેણી પા, જેણી પાસ જેવા પ્રયોગ છે

**જેણે** (જેણે) સા. સર્વ., વિ., એ. વ. [જુઓ 'જે[1]'નું રૂપ.] જે માણસે યા પ્રાણીએ કે પદાર્થે (આ વિશેષણ તરીકે નથી વપરાતું.)

**જેતપ(-પુ)રિયું** વિ. [મધ્ય સૌરાષ્ટ્રનું ગામ 'જેતપુર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **જેતપ(-પુ)રી** વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જેતપુરને લગતું, જેતપુરનું

**જેતવ્ય** વિ. [સં.] જીતવા પાત્ર, જીતવા જેવું

**જેતશ્રી** પું. પૂર્વી થાટનો એક રાગ. (સંગીત.)

**જેતા** વિ., પું. [સં., પું.] જય મેળવનાર, વિજેતા

**જેતાણું** ન. [મધ્ય સૌરાષ્ટ્રના 'જેતપુર' શહેરનું જૂનું નામ] જેતપુર. (સંજ્ઞા.)

**જેતુ-કામ** વિ. [સં.] વિજય કરવાની ઇચ્છાવાળું, વિજયેચ્છુ

**જે-તે** (જેઃ-તેઃ) સર્વ. [જુઓ 'જે[2]' + 'તે.'] હરકોઈ. (૨) ફાલતું, સામાન્ય. (૩) સંબંધ ધરાવતું 'કન્સર્ન્ડ'

**જેદર** ન. વેઢું

**જે દી-નું, જે દુ-નું** (જેઃ-) ક્રિ.વિ. ['જે દિવસનું,'નું લાઘવ] જે દિવસનું, જ્યારથી

**જે-નારાયણ** (જે-) કે. પ્ર. [સં. जय नारायण] 'જય નારાયણ' એવો ઉદ્‌ગાર

**જેનિસિસ** ન. [અં.] સૃષ્ટિ-મંડાણ

**જેન્ટલ-મૅન** પું. [અં.] સદ્‌ગૃહસ્થ, આબરૂદાર માણસ, સજ્જન

**જેપાણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. પાલખી

**જે. પી.** જુઓ 'જસ્ટિસ ઑફ ધ પીસ.'

**જેપુર** જુઓ 'જય-પુર.'

**જેપુરી** જુઓ 'જયપુરી.'

**જેપ્લિન** ન. [અં.] આકાશી વિમાનોનો પ્રચારમાં હાલ નથી રહ્યો તેવો જર્મન એક પ્રકાર

**જેબ[1]** પું., ન. [ફા.] ખીસું, ગજવું

**જેબ[2]** (જેબ) સ્ત્રી. [ફા. જય્બ્] શોભા, સૌંદર્ય

**જેબ[3]** પું., સ્ત્રી. જુલમ, કેર

**જેબ-દાર** (જેબ-) વિ. [ફા. જય્બ્-દાર્] શોભા, આપનારું, સુંદર

**જેબૂર** ન. મોચીનું પકડ જેવું એક ઓજાર

**જેમ** (જેઃમ) ક્રિ. વિ. [અપ. जिम, जेम, તત્સમ., પણ મહાપ્રાણત્વ ઉમેરાયું] જે રીતે, જે પ્રમાણે [૦નું તેમ (-તેઃમ) (રૂ. પ્ર.) અસ્ત-વ્યસ્ત]

**જેમ-કે** (જેઃમ-કે) ઉભ. [જુઓ 'જેમ' + 'કે.[2]'] ઉદાહરણ તરીકે, દાખલા તરીકે

**જેમ-તેમ** (જેઃમ-તેઃમ) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જેમ' + 'તેમ.'] ગમે તેમ, આડું-અવળું, અવ્યવસ્થિત રીતે, ઢંગ-ધડા વિના [૦ કરીને (રૂ. પ્ર.) મુશ્કેલીથી]

**જેય** વિ. [સં.] જુઓ 'જેતવ્ય.'

**જેયણું** ન. [જુઓ 'જેરણું;' એનું પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] જુઓ 'જેરણું.'

**જેર[1]** પું. [જુઓ 'જેરવું'] ભૂકો, વેર, જેરો

**જે(-ઝે)ર[2]** (જે(-ઝે)રય) સ્ત્રી. જુઓ 'ઝેર.[1]'

**જેર[3]** ક્રિ.વિ. [ફા. –હામ નીચે, હેઠળ] તાબે, વશ, અધીન, પરાજિત

**જેર-કડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જેર[3]' + 'કડી.'] ઘોડાના ચોકડામાંની કાંટાવાળી કડી

**જેરકી** સ્ત્રી. (સુ.) સવારનો કુમળો તાપ

**જેરણી** સ્ત્રી. દહીં ભાંગવાનો સંચો

**જેરણું** ન. [જુઓ 'જેરવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] ઘાસ અને ડાળણ સાથે મસળીને બનાવેલું છાણું, જેયણું. [-ણાનું આણું' (રૂ. પ્ર.) સ્ત્રીને પિયરિયામાં પહેલું બાળક અવતર્યાં પછીનું સાસરિયાં તરફનું પહેલું આણું]

**જેર-દસ્ત** વિ. [ફા.] અધીન, વશ, તાબેદાર

**જેર-બંદ** (-બન્દ) પું. [ફા.], -ધ (-બન્ધ) પું. ચામડીની પટ્ટીઓનો ફોરડો. (૨) ઘોડાની લગામ અને તંગ વચ્ચેનો કપડાનો કે ચામડાનો મોરડો, મોર-બંધ
**જેરવું** સ. ક્રિ. દહીં ભાંગીને છાસ કરવી. જેરાવું કર્મણિ., ક્રિ. જેરવવું[૨] પ્રે., સ. ક્રિ.
**જેરવવું[૧]** જુઓ 'જરવું'માં.
**જેરવવું[૨]** જુઓ 'જેરવું'માં.
**જેરવું** સ. ક્રિ. [સં. क्षर् > પ્રા. जर નું પ્રે. जेर, તત્સમ] (મધ વગેરે એના પૂડામાંથી) ઝરે એ પ્રમાણે કરવું. જેરાવું કર્મણિ., ક્રિ. જેરવવું[૨] પ્રે., સ. ક્રિ.
**જેરી** સ્ત્રી. ખેતીનું એક ઓજાર
**જેરો** પું. [જુઓ 'જેરવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] વેરવાથી પડતો વેર, ભેરો, ભૂકો. (૨) તમાકુનો ભૂકો
**જે(૦ઇ)લ** સ્ત્રી. [અં.] કારાગૃહ, કેદખાનું, 'પ્રિ-ઝન.' (૨) કારાવાસમાં રહેવાની સજા. [૦જાતરા, ૦જાત્રા, ૦યાત્રા (રૂ. પ્ર.) કેદમાં જઈ રહેવું એ, જેલ-વાસ] [કેદ-ખાનું
**જે(૦ઇ)લ-ખાનું** ન. [+ જુઓ 'ખાનું.'] કારાગૃહ, બંદી-ખાનું,
**જે(૦ઇ)લ-ગુનો** (-ગુનોઃ) પું. [+ જુઓ 'ગુનો.'] જેલમાં રહીને કરવામાં આવતો અપરાધ
**જે(૦ઇ)લ-જાતરા, જે(૦ઇ)લ-જાત્રા** [+ જુઓ 'જાતરા'-'જાત્રા.'] જુઓ 'જે(૦ઇ)લ'માં. [જિંદગી
**જે(૦ઇ)લ-જીવન** ન. [+ સં.] જેલવાસનું જીવન, કેદખાનામાંની
**જેલણું** જુઓ 'જેરણું' – જેરણાનું આણું.
**જે(૦ઇ)લ-નિવાસ** પું. [જુઓ 'જેલ'+સં.] જેલ-વાસ, કારાવાસ
**જે(૦ઇ)લ-નિવાસી** વિ. [+ સં, પું.] જેલવાસી, કારાવાસી
**જે(૦ઇ)લ-બદલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જેલ' + 'બદલી.'] એક જેલમાંથી બીજી જેલમાં રહેવા જવું એ [જેલ-નિવાસ
**જે(૦ઇ)લ-યાત્રા** સ્ત્રી. [જુઓ 'જેલ' + સં.] (લા.) જેલ-જાતરા,
**જે(૦ઇ)લર** પું. [અં.] જેલની દેખરેખ રાખનાર અમલદાર
**જે(૦ઇ)લ-વાસ** પું. [જુઓ 'જેલ' + સં.] જુઓ 'જેલ-નિવાસ.'
**જેલી** પું. [જુઓ 'જેલ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'જેલર.'
**જેવડું** (જેઃવડું) વિ. [સં. यद्-वृत्तक- > અપ. जेवडअ-] જેટલા માપ કે ઊંચાઈ-નીચાઈનું [બોલીમાં] જેઓ
**જેવણ** સા. સર્વ., બ. વ. [જુઓ 'જે[૧]' દ્વારા, પારસી-
**જેવનાર** (-રથ) સ્ત્રી. કાયમ ખેડાતી જમીન
**જેવર** ન. [ફા. જચ્‌વર્] અલંકાર, ઘરેણું, દાગીના
**જેવરી** સ્ત્રી. ધનુષની દોરી, પણછ. (૨) જમીનનું એક માપ. (૩) નેવરી નામનું એક ફૂલ-ઝાડ
**જેવલું** વિ. વિરલ, કોઈક જ
**જેવલ્લું** (-જેવઃલ્લું) વિ. [સં. जय-वल्लभ > પ્રા. जइ-वल्लह દ્વારા] જેને જય-જસ વહાલાં છે તેવું, જયેચ્છુક
**જે-વાણી** ન. એઠું, ઉચ્છિષ્ટ, એઠવાડ
**જે-વારો** (જે-વારો) પું. [જુઓ 'જે[૩]' + 'વારો.'] જયનો વારો, વિજયનો સમય, આનંદ પામવાનો સમય. (૨) (લા.) આવવાનો આનંદ [જે-ગુણ-લક્ષણવાળું, જે સ્વરૂપનું
**જેવું** (જેઃવું) વિ. [સં. यद्वत् > અપ. जेव-] જે પ્રકારનું,
**જેવું-તેવું** (જેઃવું -તેઃવું) વિ. [જુઓ 'જેવું'-'તેવું.'] (લા.) મામૂલી, સામાન્ય પ્રકારનું, હલકી કોટિનું, ગમે તેવું

**જેવે** (જેઃવે) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જેવું' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] જે સમયે
**જે-શ્રીકૃષ્ણ** (જે-) જુઓ 'જય-શ્રીકૃષ્ણ.'
**જે-શ્રીરામ** (-જે) કે. પ્ર. [સં. जय श्रीराम] 'હે રામ, તમારો જય થાઓ' એવો ઉદ્ગાર
**જે(-જયે)ષ્ટિકા** સ્ત્રી. [સં. यष्टिका] લાકડી, લાઠી, સોટી, દંડ, છડી [છડીદાર
**જે(-જયે)ષ્ટિકા-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] લાઠીધારી, દંડધારક,
**જે(-જે)સલી** સ્ત્રી. ચાસ પાડવાનું ચાર દાંતાવાળું ઓજાર, ધીસલું
**જે(-જે)સલું** ન., -લો પું. અણપલોટ્યા ઘોડા ફેરવવાની ગાડી, ધીસલું, જેસો
**જે-સિયારામ** (જે-) કે. પ્ર. [સં. जय सीताराम] 'હે સીતારામ, તમારો જય થાઓ' એવો ઉદ્ગાર
**જેસુ** સ્ત્રી. મેલી ધૂળ, રજ, છિવાળી, ઝેણ. (૨) રાખ
**જેસુ(૦આ)ઇટ** પું. [અં.] ખ્રિસ્તી ધર્મનો એ નામનો એક ફાંટો. (સંજ્ઞા.)
**જેસો** પું. ઘોડા બળદ વગેરે કેળવવાનું ધીસલું, જેસલું, જેસલો
**જે-સ્વામિનારાયણ** (જે-) જુઓ 'જય સ્વામિનારાયણ.'
**જેહ** સા. સર્વ. [સં. एषः > પ્રા. एहो > અપ. एहु > જૂ. ગુ. 'એહ'ના સાદૃશ્યે यद् નો વિકાસ] જે ('તે'નું સાપેક્ષ). (પદ્યમાં.) ('જે'ના રૂપાખ્યાનમાં 'હ' શ્રુતિનું ઉમેરણ)
**જેહર** જુઓ 'જેવર.'
**જેહરવવું** સ. ક્રિ. [પારસી.] (મોઢામાંથી) લાળ પડાવવી
**જે-હરિ** (જે-) કે. પ્ર. [સં. जय हरे] 'હે હરિ, તમારો વિજય થાઓ' એવો ઉદ્ગાર
**જેહાદ** જુઓ 'જિહાદ,' 'કુ-ઝેઇડ.' [(સંજ્ઞા.)
**જેહોવા** પું. [અર. જિહોવ્‌] યહૂદીઓના ધર્મમાં પરમેશ્વર.
**જેપ** ન. તેજ, પ્રકાશ. (૨) દૈવત, પ્રભાવ. [૦ જવું (રૂ. પ્ર.) બધું બગડવું. (૨) કાર્યશક્તિ ખતમ થવી]
**જેંસલી** (જેંસલી) જુઓ 'જેસલી.'
**જેંસલું** (જેં-) ન., -લો પું. જુઓ 'જેસલું,-લો.'
**જૈન** વિ. [સં.] જિન-તીર્થંકરે પ્રગટેલું કે ઉપજાવેલું યા પ્રસરાવેલું, જિન-વિષયક. (૨) જૈન સંપ્રદાયનું અનુયાયી, જૈનધર્મી
**જૈન-ત્વ** ન. [સં.] જૈન સંપ્રદાયનું હોવાપણું જૈન-ધર્મિત્વ
**જૈનત્વાભિમાન** ન. [+ સં. अभि-मान પું.] જૈનપણાનું સ્વાભિમાન [આરૂઢ જૈન
**જૈનત્વાભિમાની** વિ. [સં., પું.] જૈનત્વના અભિમાનવાળું,
**જૈનધર્મિ-ત્વ** ન. [સં.] જુઓ 'જૈન-ત્વ.'
**જૈન-ધર્મી** વિ. [સં., પું.] જૈન ધર્મનું અનુયાયી, જૈન
**જૈન-મતાનુરાગી** વિ. [સં. जैन-मत + अनु-रागी પું.] જૈન સિદ્ધાંત તરફ પ્રેમ ધરાવનારું
**જૈનમતાવલંબી** (-લમ્બી) વિ. [સં. जैन-मत + अवलम्बी પું.], ધર્મને અનુસરનારું [સંપ્રદાયનું, જૈન
**જૈનધર્માનુયાયી** વિ. [સં. जैनधर्म + अनु-यायी પું.] જૈન
**જૈન-હિતેચ્છુ, જૈન-હિતૈષી** વિ. [સં., પું.] જૈન ધર્મ અને જૈન-ધર્મનાઓનું ભલું ઇચ્છનારું
**જૈનાગમ** પું. [સં. जैन + आ-गम] જૈન સંપ્રદાયના મૂળભૂત

સૂત્રગ્રંથો – બાર અંગ. (૨) જૈન ધર્મનું હરકોઈ શાસ્ત્ર
**જૈનાચાર્ય** પું. [સં. जैन + आ-चार्य] જૈન સંપ્રદાયમાંનો તે તે આચાર્યપદવી પામેલો સાધુ
**જૈનાનુગમ** પું. [સં. जैन + अनु-गम] જૈન ધર્મ, જૈન સંપ્રદાય
**જૈનેતર** વિ. [સં. जैन + इतर] જૈન ન હોય તેવું, જૈન સંપ્રદાયનું ન હોય તેવું, બિન-જૈનધર્મી
**જૈની** વિ. [સં., પું.] જૈન સંપ્રદાયનું, જૈન
**જૈફ** જુઓ 'જઈફ.'
**જૈફી** જુઓ 'જઈફી.'
**જૈમિનિ** પું. [સં.] છ આસ્તિક દર્શનોમાંના પાંચમા ધર્મ-દર્શન યા ધર્મમીમાંસા કે પૂર્વ મીમાંસાનો પ્રવર્તક એક પ્રાચીન ઋષિ. (સંજ્ઞા.) (એ દ્વૈપાયન તેમ બાદરાયણ વ્યાસનો શિષ્ય કહેવાય છે.) [આપેલું કે પ્રવર્તાવેલું
**જૈમિનીય** વિ. [સં.] જૈમિનિ ઋષિને લગતું, જૈમિનિએ રચી
**જૈવ, ૦ક** વિ. [સં.] જીવોના વિષયનું, જીવોને લગતું
**જૈવ-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] જીવ-વિદ્યા, પ્રાણિ-શાસ્ત્ર, 'બાયોલોજી' (વિ. ક.)
**જૈવાશ્મ** પું. [સં. जैव + अश्मा પું.] પથ્થરના રૂપમાં થઈ ગયેલું પ્રાણી, અશ્મીભૂત પદાર્થ, જીવાશ્મ, 'ફૉસિલ'
**જૈવિક** વિ. [સં.] જીવોને લગતું, 'બાયોલોજિકલ'
**જો[૧]** ઉભ. [સં. यतः > પ્રા. जओ > અપ. जउ] યદિ ('તો'-નો સાપેક્ષ) [કર, દેખ, ભાળ, નિહાળ
**જો[૨]** ક્રિ. [જુઓ 'જોવું;' આજ્ઞા., બી. પુ., એ વ.] નજર
**જોઇ(-ઈ)તું** વિ. [જુઓ 'જોઇયે[૨]' માંનું 'જોઇ' અંગ, એને ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ. થયે] જેની જરૂર છે તેવું, આવશ્યક, જરૂરી
**જોઇયે[૧]** સ. ક્રિ., વર્ત. કા. અને વિધ્યર્થ [સં. द्युत्-द्योत् દ્વારા પ્રા. जोइज्जइ > *जोईजइ > જૂ. ગુ. 'જોઇયઇ' ઉપરથી 'જો' ધાતુ઼અંગ થઈ જૂ. ગુ. માં કર્તરિ, વર્ત. કા. અને વિધ્યર્થ પ. પુ., બ. વ. માં વિકસ્યું.] (અમે) દર્શન કરિયે, નિહાળિયે, દેખિયે, ભાળિયે
**જોઇયે[૨]** સ. ક્રિ., વિધ્યર્થ. [સં. युज्यते > પ્રા. जोइज्जइ > *जोईजइ > જૂ. ગુ. 'જોઇયઇ'] -ની જરૂર હોય. (આ સહાયકારક ક્રિયાપદ તરીકે કર્મણિપ્રયોગે સામાન્ય કૃદંત પછી વપરાય છે.) [૦ છે (રૂ. પ્ર.) -ની જરૂર છે, 'વૉન્ટેડ']
**જોઇવું** જુઓ 'જોઈવું.'
**જોઇશ** જુઓ 'જોઈશ,'
**જોઇશું[૧]** જુઓ 'જોઈશું.[૧]'
**જોઇશું[૨]** જુઓ 'જોઈશું.[૨]'
**જોઈએ[૧-૨]** (જોઇયે) જુઓ 'જોઇયે.[૧-૨]'
**જોઈતું** (જોઇતું) વિ. [જુઓ 'જોઇયે[૨]' – સહા. નું વર્ત. કૃ.] જેની જેટલી જરૂર છે તેટલું, જરૂર પૂરતું, ખપનું
**જોઈવું** (જોઇવું) અ. ક્રિ. [જુઓ 'જોઇયે;[૨]' એના મૂળમાં ભ્રાંતિથી 'જોઈવું'; અને એ વિ. કૃ.માં છ. વિ.ના 'નું' અનુગ સાથે ક્વચિત્; જેમકે 'જોઈવાનું' =જોઇશે] જરૂર હોવી, ખપ હોવો
**જોઈશ** (જોઇશ) ક્રિ. [જુઓ 'જોવું;' ભ. કા., પ. પુ. અને બી. પુ., એ. વ.] દેખીશ, ભાળીશ, નિહાળીશ
**જોઈશું[૧]** (જોઇશું) ક્રિ. [જુઓ જોવું;' – ભ. કા., પ. પુ., બ. વ.] દેખીશું, ભાળીશું, નિહાળીશું
**જોઈશું[૨]** (જોઇશું) ક્રિ., સહા. [જુઓ 'જોઇયે,[૨]' રૂપ તો ભ. કા. નું છે, પણ 'જોઇયે[૨]' ના અર્થમાં ચરોતરમાં વપરાય છે.] જોઇયે, જરૂર છે. (ચ.) [વાડો. (૨) ઢોરનો સમૂહ
**જોક[૧]**(-ખ[૧]) પું. [દે. પ્રા. जोक्ख વિ. મલિન, ગંદું] ઢોરનો
**જોક[૨]**(-ખ[૨]) પું. જળો [(વહાણ.)
**જોક[૩]** (-ક્ય) સ્ત્રી. જળો. (૨) સઢની આગળની કિનારી.
**જોકર** પું. [અં.] મશ્કરો માણસ. (૨) ગંજીફાનાં પાનાંથી બહારનું વધારાનું ત્રેપનમું પાનું (એમાં મશ્કરાનું ચિત્ર હોય)
**જોકી** પું. [અં.] ઘોડ-દોડની શરતમાંનો ઘોડેસવાર
**જો-કે** ઉભ. [જુઓ 'જો[૧]' + 'કે.[૨]'] અગરજો, યદ્યપિ
**જોખ[૧-૨]** જુઓ 'જોક.[૧-૨]' [ક્રિયા. (૨) તોલ, વજન
**જોખ[૩]** પું. [જુઓ 'જોખવું.'] તોલ કરવો એ, વજન કરવાની
**જોખ[૪]** પું. કાચબો [ક્રિયા, તોળવાની ક્રિયા
**જોખણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જોખવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] જોખવાની
**જોખમ** ન. [જૂ. ગુ. जोखिम] ભાવી નુકસાન કે દુઃખનો ભય, શંકાસ્પદ સાહસ. (૨) (લા.) જર-ઝવેરાત-ઘરેણાં વગેરે કિંમતી વસ્તુઓ. [૦ ઉતારવું (રૂ. પ્ર.) જોખમદારીમાંથી મુક્ત થવું. ૦ ઊતરવું (રૂ. પ્ર.) જોખમદારી પૂરી થવી, જોખમ ન રહેવું. ૦ ઉઠાવવું, ૦ ખેડવું, માથે લેવું, ૦ વહોરવું (વોરવું), ૦ વેઠવું (રૂ. પ્ર.) સાહસ કરવું. ૦માં ઊતરવું (રૂ. પ્ર.) નુકસાનીની ધાસ્તીવાળું કામ સ્વીકારવું. ૦માં ના(નાં)ખવું, ૦માં મૂકવું (રૂ. પ્ર.) ખોટ કે હાનિની દહે-શતમાં મૂકવું]
**જોખમ-કારક** વિ. [+ સં. ], **જોખમ-કારી** વિ. [+ સં., પું.] જોખમ કરે તેવું, 'ડેન્જરસ'
**જોખમ-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય.] પોતા ઉપર જોખમની જવાબદારી ઉઠાવનારું, જુમ્મેદાર, 'રિસ્પૉન્સિબલ' (ન.લ.)
**જોખમદારી** સ્ત્રી. [+ ફા.] જોખમદાર હોવાપણું, જુમ્મેદારી, 'રિસ્પૉન્સિબિલિટી'
**જોખ-માપ** ન., બ. વ. [જુઓ 'જોખ[૩]' + માપ.'] તોલ કરવો અને માપ કરવું એ, તોલ-માપ
**જોખમાવવું** જુઓ 'જોખમાવું'માં.
**જોખમાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'જોખમ,'-ના. ધા.] જોખમમાં આવી પડવું, જોખમ સહન કરવું, નુકસાન વહોરવું. **જોખ-માવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**જોખ-રાજ** પું. [જુઓ 'જોખ[૩]' + સં. राजन्નું સમાસમાં राज] (લા.) પાટવી કુમાર, યુવરાજ
**જોખવું** સ. ક્રિ. તોળવું, વજન કરવું. **જોખાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **જોખાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**જોખાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'જોખવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.], **જોખામણ** ન., –ણી સ્ત્રી. [જુઓ 'જોખવું' + ગુ. 'આમણ' -'આમણી' કૃ. પ્ર.] જોખવાની ક્રિયા, જોખ, જોખણી. (૨) જોખવાનું મહેનતાણું, તોળાઈ, જોખામણ,-ણી
**જોખાવવું, જોખાવું** જુઓ 'જોખવું'માં.
**જોખિયો** પું. [જુઓ 'જોખવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] જોખ-વજન કરનારો, તોળાટ [આનંદ, મોજ
**જોખો[૧]** પું. [સં. जोषक- > જૂ. ગુ. 'જોખઉ'] સુખ,

**જોખો**[2] પું. [જુઓ 'જોખમ'નો વિકાર.] નુકસાન, હાનિ

**જોખો**[3] પું. [જુઓ 'જોખવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] જોખનાર માણસ, તોળાટ

**જોગ**[1] પું. [સં. योग, અર્વા. તદ્ભવ] યોગ, સંયોગ, અનુકૂળતા. (૨) જોગવાઈ, સગવડ. (૩) વણાટમાં તાણાઓને ક્રમવાર તળે ઉપર કરતાં સંધાતી ચોકડી જેવી આંટીની યોજના. (૪) (લા.) વૈરાગ્ય, સંસાર-ત્યાગ. [૦ આવવો, ૦ ખાવો, ૦ બેસવો (-બૅસવો) (રૂ. પ્ર.) સરખાઈ આવવી, અનુકૂળતા થવી. ૦ પાડવો (રૂ. પ્ર.) વણાટમાં તાણાઓની તળે ઉપરવટની ચોકડી પાડવી. (૨) અનુકૂળતા સાધવી. ૦ મળતો આવવો (રૂ. પ્ર.) વર-કન્યાની કુંડળીઓનો મેળ ખાવો. ૦ લેવો (રૂ. પ્ર.) સંન્યાસ લેવો, વૈરાગ્ય ધારણ કરવું, સાધુ થવાની દીક્ષા લેવી. ૦ વહેવા (-વૅઃવા) (રૂ. પ્ર.) યોગની ક્રિયાઓ કરવી. (જૈન.) ૦ સાધવો (રૂ. પ્ર.) તકનો લાભ ઉઠાવવો. (૨) યોગની ક્રિયાઓ કરવી ]

**જોગ**[2] વિ. [સં. योग्य > પ્રા. जोग] છાજતું, શોભતું, લાયક, પાત્ર (મોટે ભાગે વિ. કૃ. સાથે 'કરવા જોગ' 'લખવા જોગ' વગેરે). (૨) ક્રિ. વિ. [સં. योग्यम् > પ્રા. जोग्गं > અપ. जोग्गु]-ને ઉદ્દેશી, પ્રતિ, તરફ (સમાસના સ્વરૂપમાં 'શાહ-જોગ' વગેરે)

**જોગટી** સ્ત્રી [જુઓ 'જોગટો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (તુચ્છકારમાં) જોગ સાધનારી ઢંગી સ્ત્રી

**જોગટો,-ડો** પું. [જુઓ 'જોગી' દ્વારા.] વેરાગીનો સ્વાંગ સજી રહેલો ઢંગી જોગી (તુચ્છકારમાં)

**જોગ(-ગે)ણ** (-ણ્ય) [જુઓ 'જોગી'+ગુ. 'અ(-એ)ણ' ત.પ્ર.] યોગ-ચર્યા કરનારી સ્ત્રી, યોગિની. (૨) વેરાગણ, સાધુડી

**જોગણી** સ્ત્રી. [સં. योगिनीનું અર્વા. તદ્ભવ રૂપ] પૌરાણિક માન્યતા પ્રમાણે દુર્ગાનાં ગણાતાં ૬૪ રૂપોમાંનું પ્રત્યેક રૂપ, યોગિની. (૨) લાક્ષા, લાખ

**જોગ-માયા** સ્ત્રી. [જુઓ 'જોગ[1]' + સં.] સૃષ્ટિ ઉત્પન્ન કરવામાં સહાયક બનતી ઈશ્વરની પોતાની બાર શક્તિઓમાંની એક શક્તિ, યોગ-માયા. (વેદાંત). (૨) (લા.) કારસ્તાની સ્ત્રી

**જોગ-વટો** પું. [જુઓ 'જોગ' + ગુ. 'વટો' ત. પ્ર.] યોગ ધારણ કરવાની ક્રિયા, વૈરાગ્ય લેવું એ, વિરક્ત થવું એ

**જોગવણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જોગવવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] સગવડ, સોઈ, અનુકૂળતા, સરખાઈ

**જોગવવું** સ. ક્રિ. [સં. योग्य- > પ્રા. जोग्ग દ્વારા ના. ધા.] યોગ્ય હોય તેમ કરવું. (૨) સંરક્ષણ કરવું, સાચવવું. (૩) મેળ કરાવવો. (૪) નભાવવું, ચલાવી લેવું. (૫) ભોગવવું, માણવું. **જોગવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **જોગવાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**જોગવાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'જોગવવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] તજવીજ, બંદોબસ્ત, ગોઠવણ, વ્યવસ્થા, 'પ્રોવિઝન.' (૨) અનુકૂળતા, સરખાઈ, 'કન્વિનિયન્સ'

**જોગવાવવું, જોગવાવું** જુઓ 'જોગવવું'માં.

**જોગંદર** (જોગન્દર) પું. [સં. योगीन्द्रનું અર્વા. તદ્ભવ] મોટો યોગી, યોગીશ્વર

**જોગાણું** ન. ઘોડા બળદ વગેરેને દાણો પલાળીને આપવાનું ખાદ્ય, ચંદી

**જોગાનજોગ** પું. [સં. योगानुयोग, અર્વા. તદ્ભવ] આવી પડેલી અનુકૂળતા. (૨) ક્રિ. વિ. અમુક સંયોગો આવી પડતાં, પ્રસંગોપાત્ત, યોગ આવી મળવાથી, સંયોગવશાત્

**જોગિયો**[1] પું. એ નામનો એક રાગ. (સંગીત.)

**જોગિયો**[2] પું. [સં. योगी, અર્વા. તદ્ભવ 'જોગી' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] યોગી

**જોગી** પું. [સં. योगी, અર્વા. તદ્ભવ] યોગી. (૨) (લા.) સારંગીથી ગીત ગાઈ વગાડી ભરણપોષણ મેળવતો ભિક્ષુકોનો એક વર્ગ કે નાતનો માણસ, ભરથરી

**જોગીડો** પું. [જુઓ 'જોગી' + ગુ. 'ડો' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] યોગી. (પદ્યમાં.)

**જોગી-રાજ** પું. [સં. योगि-राज, પૂર્વપદમાં અર્વા. તદ્ભવ 'જોગી.'] ઉત્તમ યોગી, યોગીશ્વર

**-જોગું** વિ. ક્રિ. વિ. [સં. °योग्यक > પ્રા. जोग्गअ-] (સમાસમાં અંતે) -ને ઉદ્દેશીને,–ના તરફ કે પ્રતિ (જેમકે 'ઘર-જોગું' 'તંત્રી-જોગું' 'પુત્ર-જોગું' વગેરે)

**જોગેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'જોગણ.'

**જોજન** પું. [સં. योजन, અર્વા. તદ્ભવ] ચાર ગાઉ કે આઠ માઇલ–આશરે તેર કિલોમીટરનું ગણાતું જૂનું અંતર

**જોજિયો** પું. ઊન અને રેશમી વસ્ત્રો રંગવા માટેનો એક રંગ

**જોજે** ક્રિ. [જુઓ 'જોવું', ગુ. 'જે' પ્ર.; –આજ્ઞા., બી. પુ., એ. વ.નું ભવિષ્યકાલીન રૂપ] દેખજે, નિહાળજે, ભાળજે

**જોજો** ક્રિ. [જુઓ 'જોવું'+ગુ. 'જો' પ્ર.; –આજ્ઞા., બી. પુ., બ. વ.નું ભવિષ્યકાલીન રૂપ] દેખજો, નિહાળજો, ભાળજો

**જોટકિયો** પું. [જુઓ 'જોટો' + ગુ. સ્વાર્થે 'ક' + 'ઇયું' ત.પ્ર.] જોટો, જોડકું, જોડું

**જોટડી** સ્ત્રી., **–ડું** ન. [જુઓ 'જોટું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] પહેલ-વેતરી ભેંસ. (૨) (લા.) (તિરસ્કારમાં) મોટી થયેલી કન્યા

**જોટલાં,-વાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'જોટો' + ગુ. 'લું'-'વું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) પગની આંગળીઓમાં પહેરવાના સ્ત્રીઓના એક જાતના કરડા (બબ્બેનું જોડું)

**જોટાળી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'જોટો' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] બે જોટાવાળી (બંદૂક), બે નાળવાળી (બંદૂક)

**જોટી** સ્ત્રી., **–ટું** ન. જુઓ 'જોટડી,-ડું.'

**જોટો** પું. [સં. योजित-पट्टक- > પ્રા. जोइअ-उट्टअ-; સં. योटक-પ્રહેલાનું નજીક નજીક આવી રહેવું-એ શબ્દ પ્રાકૃતનું સંસ્કૃતીકરણ લાગે છે.] જોડેલા કોઈ પણ બે પટ્ટા, જોડું (જેમકે ધોતિયાંનો, સાડીઓનો, જનોઈનો, બંદૂકની બે નાળોનો, વગેરે). (૨) કોઈ પણ બે સરખી વસ્તુઓનું જોડું

**જોડ**[1] પું. [જુઓ 'જોડવું.'] સરવાળો. (૨) અંતઃપુર, સ્ત્રીઓનો ગૃહ-વિભાગ, 'જુડ્વાર' (ગ. વિ.)

**જોડ**[2] (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જોડવું.'] જોડી, જોટો, યુગ્મ. (૨) એકસરખી લાગે તેવી ચીજ-વસ્તુ વ્યક્તિ વગેરે (સરખામણી હરીફાઈ વગેરેમાં)

**જોડકણું** ન. [જુઓ 'જોડવું' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે + 'અણું' કૃ. પ્ર.] છંદના માપ વિનાનું સુભાષિત પ્રકારનું કે સાદું અણઘડ પદ્ય, 'નર્સરી રહાઇમ', 'ડોગરલ' (બ. ક. ઠા.). (૨) ઉટપટાંગ જોડી કાઢેલી વાત

**જોડ-કામ** ન. [જુઓ 'જોડ[1]' + 'કામ.[2]'] જોડવા-સાંધવાનું કામ કે રીત, 'જોઇનરી' (ગ. વિ.), 'એસેમ્બ્લિંગ'

**જોડકિયું** વિ. [જુઓ 'જોડકું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જોડકામાં સાથે હોય તેવું

**જોડકું** ન. [જુઓ 'જોડું' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જોડે (એક પાછી એક) અવતરેલાં બે બાળક

**જોડણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જોડવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'જોડ-કામ.' (૨) લેખનમાં વ્યવસ્થિતિ જાળવવા હ્રસ્વદીર્ઘ સ્વરો તેમજ વિસંવાદી લાગતા વ્યંજનોને અમુક ચોક્કસ નિયમો દ્વારા એકધારા લખવાની વ્યવહારુ રીત, 'સ્પેલિંગ.' (એની પાછળના સિદ્ધાંતમાં ઉચ્ચરિત સ્વાભાવિક સ્વરૂપની નજીક જવાનો પ્રયત્ન હોય છે, છતાં જૂની રૂઢિ અને વ્યવહારને માન આપી એમાં કેટલીક કૃત્રિમતા પણ વહોરી લેવામાં આવી હોય છે. એમાં કારણ બધાં સ્વાભાવિક ઉચ્ચારણ વ્યક્ત કરવાને પ્રચલિત લિપિ-સંકેતોનું અપૂરતાપણું ગણાયું છે.)

**જોડણી-કોશ** પું. [ + સં. ] શબ્દોની જોડણી કેવી રીતે કરવી એનો ખ્યાલ આપતો શબ્દકોશ (જેની મદદથી લખનાર શબ્દોની જોડણી એકધારી કરી શકે.)

**જોડતી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જોડવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] સરવાળો

**જોડ-ધંધો** (-ધન્ધો) પું. [જુઓ 'જોડ[1]' + 'ધંધો.'] સહિયારો વેપાર-રોજગાર કે બીજી કોઈ પ્રવૃત્તિ

**જોડ-પત્ર** પું. [જુઓ 'જોડ[1]' + સં., ન.] મૂળ પત્ર સાથે વળગાડેલો પત્ર, 'એન્ક્લોઝર'

**જોડ-બાલ(-ળ)ક** પું., ન. [જુઓ 'જોડ[1]' + સં.] જોડિયું જન્મેલ બાળક, જોડકું [સ્ત્રીપ્રત્યય.] જોડી, જોડું

**જોડલી** સ્ત્રી., -લું ન. [જુઓ 'જોડું' + ગુ. 'લું' + 'ઈ'

**જોડવટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જોડવું' + ગુ. 'વટ' કૃ. પ્ર.] જોડવાની ક્રિયા. (૨) જોડાયેલું હોવું એ

**જોડવું[1]** ન. [જુઓ 'જોડું' + ગુ. 'વ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'જોડલી,-લું.'

**જોડવું[2]** પ્રે., સ. ક્રિ. [જુઓ 'જૂતવું'માં સં. યુજ્‌ના પ્રે. યોજયને બદલે સં.માં जुड् > जोड ધાતુ આદર પામ્યો છે, અને આમ તત્સમ લાગે છે, પણ પ્રક્રિયા પ્રા. કોટિની છે.] જૂતે એમ કરવું. (૨) બે ચીજો કે વ્યક્તિઓને સાથે-લગાં કરવાં-સાધવાં-મેળવવાં. (૩) છૂટા ભાગોને એકઠા કરી આખી રચના કરવી. (૪) શબ્દો એકઠા કરી પદ્યરચના કરવી. (૫) ખોટ કે નુકસાન થતાં ખૂટતી રકમ ભરી આપવી. [**જોડી કાઢવું** (રૂ. પ્ર.) બનાવટી ઊભું કરવું કે માંડવું યા રચવું.] **જોડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **જોડાવવું** પુનઃપ્રે., સ. ક્રિ.

**જોડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'જોડવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] જોડવાની ક્રિયા. (૨) જોડવાની રીત. (૩) જોડી આપવાનું મહેનતાણું

**જોડા-ફરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જોડો[2]' + ફા. 'કરિદન્' દ્વારા.] (લા.) કોઈને ત્યાં કામ માટે વારંવાર જવું એ (પગરખાં ઘસાઈ જાય એ ભાવ)

**જોડાક્ષર** પું. [જુઓ 'જોડ[1]' + સં. अक्षर ન.] (લા.) જોડાયેલા કોઈ પણ ઓછામાં ઓછા બે વ્યંજનોનો સમૂહ, સંયુક્ત વ્યંજન. (વ્યા.)

**જોડા-જોડ** (જોડાજોડ્ય) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જોડ,[1]'-દ્વિર્ભાવ + સા. વિ., જૂ. ગુ. ઇને કારણે લઘુપ્રયત્ન 'ય.'] બાજુમાં લાગીને, અડોઅડ, તદ્દન અડીને પાસે પાસે

**જોડાણ** ન. [જુઓ 'જોડાવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] જોડાવાની ક્રિયા, ભેગા થવું એ, 'જોઇનિંગ,' 'એકમ્પનિંગ,' 'એસેસન,' 'એનેક્સ્ચર,' 'એનેક્સેશન'. (૨) સંધાન, સાંધો. (૩) સંબંધમાં આવી માન્યતા મેળવવી એ, 'એફિલિયેશન'

**જોડાણ-હુકમ** પું. [ + જુઓ 'હુકમ.'] એક સંસ્થા સાથે બીજી નાની મોટી સંસ્થાને માન્યતા મુજબ જોડાવા વિશેની આજ્ઞા, 'એફિલિયેશન ઑર્ડર'

**જોડા-પટી** સ્ત્રી. એ નામનું અમદાવાદી એક મશરૂ

**જોડામણ** ન., -ણી સ્ત્રી. [જુઓ 'જોડાવું' + ગુ. 'આમણ, -ણી' કૃ. પ્ર.] જોડાવાની ક્રિયા. (૨) જોડવાનું મહેનતાણું

**જોડાવવું, જોડાવું** જુઓ 'જોડવું'માં.

**જોડિય(-યે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જોડિયું' + ગુ. 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જોડીદાર સ્ત્રી

**જોડિયું** વિ. [જુઓ 'જોડ[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જોડાયેલું. (૨) જોડીદાર. (૩) ભાગીદાર. (૪) સહિયારું, સંપાશ્વિક, સમાંતર, 'કૉ-લૅટરલ'. (૫) ન. જોડકું, જોડલું. બેડલું

**જોડિયેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'જોડિયણ.'

**જોડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જોડો[1]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જોડાયેલ કોઈ પણ બે ચીજ વસ્તુ કે વ્યક્તિ, જોડ, યુગ્મ, જોટો, 'પેઅર,' 'સેટ.' (૨) દંપતી, યુગલ

**જોડી-દાર** વિ. [જુઓ 'જોડી' + ફા. પ્રત્યય.] સાથીદાર. (૨) બરાબરિયું, હરીફ [પત્ની, દંપતી, યુગલ

**જોડું** ન. [જુઓ 'જોડવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] (લા.) પતિ-

**જોડે** (જોડયે) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જોડ[1]' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] સાથે, હારે, સંઘાથે. (૨) નજીકમાં, પાસે, ઢૂકડું

**જોડો[1]** પું. [જુઓ 'જોડવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'જોટો.'

**જોડો[2]** પું. પગરખું, કાંટારખું, 'બૂટ.' (૨) વંદો. [**-ડા ખાવા, -ડા જડવા, -ડા પડવા, -ડા મળવા** (રૂ. પ્ર.) ઠપકો મેળવવો. **-ડા ઘસવા** (રૂ. પ્ર.) ખુશામત કરવા જવું-આવવું. **-ડા ચાટવા** (રૂ. પ્ર.) ખુશામત કરવી. **-ડા ફાટવા** (રૂ. પ્ર.) ખુશામત કરી પરેશાન થવું. **-ડા મારવા** (રૂ. પ્ર.) સખત ઠપકો આપવો] [વપરાતું કપડું

**જોણી** (જોણી) સ્ત્રી. અજ્ઞાની લોકોમાં દેવદેવલાંઓને બેસાડવા

**જોણું** (જોણું) ન. [જુઓ 'જોવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] જોવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) તમાસો. (૩) ફજેતો

**જોત[1]** (-ત્ય) સ્ત્રી. [સં. ज्योतिस् ન. દ્વારા ज्योति નું અર્વા. તદ્ભવ] તેજ, પ્રકાશ. (૨) દીવાની શિખા, શગ

**જોત[2]** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જોતરું.'] જોતરું બાંધવા માટેનો પટ્ટો. (૨) (લા.) જમીન-ભાડું કે વિઘોટી [જોશી

**જોતકી** પું. [સં. ज्योतिषी > ज्योतिखी, અર્વા. તદ્ભવ]

**જોત-જમા** (જોત્ય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'જોત[2]' + 'જમા.'] ખેતીની ખેડાતી જમીન માટે ભરવાનો વેરો

**જોત-જોતામાં** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જોવું,' -વર્ત. કૃ. 'જોતું,'

–દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'માં' સા. વિ. ના અર્થનો અનુગ.], **જોત-જોતાં** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જોત-જોતામાં;' વર્ત. કૃ. –દ્વિર્ભાવ ગુ. 'આં' + સા. વિ. ના અર્થનો] જોતાં વારમાં, ક્ષણમાં, પળમાં, જુએ છે એટલી વારમાં જ, પલકમાં

**જોતર, -રું** ન. [જુઓ સં. योक्त्र-क > પ્રા. जोत्तर-अ] ધોંસરી સાથે બળદના ગળા આસપાસ વીંટાતો વચ્ચે બદામ જેવા ઘાટની ગૂંથણીવાળો પટો કે દોરડું, સાટ

**જોતર-હાળો** પું. [જુઓ 'જોતર' + 'હાળો.'] જોતર છોડી (બળદ ઘોડા વગેરેને) મુક્ત કરવાની ક્રિયા

**જોતર(-રા)-વા** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જોતર, -રું' + 'વા.²'] એક જોતરના માપ જેટલે છેટે

**જોતરવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'જોતર,'–ના. ધા.] ધોંસરીએ (બળદ ઘોડા વગેરેને) જોડવું. (૨) કંટાળા-ભરેલા કામે લગાડવું. **જોતરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **જોતરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**જોતરાવવું** જુઓ 'જોતરવું'માં.

**જોતરા-વા** જુઓ 'જોતર-વા.'

**જોતરાવું** જુઓ 'જોતરવું'માં.

**જોતરિયો** વિ., પું. [જુઓ 'જોતર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જેને ગળે જોતર બાંધ્યું છે તેવો (બળદ.) (૨) (લા.) જેને કામે લગાડયો છે તેવો (આદમી)

**જોતરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જોતર' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (જોતરની બદામ જેવી ગૂંથણીવાળા ભાગ સાથેનો જોતરનો આકાર હોઈ) (લા.) ગોફણ

**જોતરું** ન. [જુઓ 'જોતર' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'જોતર.' (૨) બે બારી-બારણાં વચ્ચે ભરી લેવામાં આવતો દીવાલનો ભાગ. (૩) (લા.) ઉપાધિ, લફરું, વળગાડ, બોજો. [૦ **ઘાલવું, વળગાડવું** (રૂ. પ્ર.) જોતર બાંધવું. (૨) લપ વળગાડવી. **-રાં હસડવાં, -રાં તાણવાં** (રૂ. પ્ર.) બોજો વહન કરવો. **-રે જોડાવું** (રૂ.પ્ર.) અનિચ્છાથી કામે વળગવું. (૨) દંપતીએ સંસાર માંડવો]

**જોતા(-તે)-દાર** વિ., પું. [જુઓ 'જોતું¹' + ફા. પ્રત્યય.], **જોતાર, જોતો** પું. [સં. योक्तृ-योक्ता > પ્રા. जोत्ता દ્વારા બ.વ. योक्तारःના સાદૃશ્યે 'જોતાર.'] ખેડુ, ખેડૂત

**જોતાં-વારમાં** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જોવું'–વર્ત. કૃ. 'જોતાં' + ગુ. 'ઓ' સા. વિ. નો જૂનો પ્ર. + 'વાર' (સમય, ઢીલ) + 'માં'સા. વિ.ના અર્થનો અનુગ.], **જોતાં-વાં(-વેં)ત** (-વેંત) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જોતાં-વારમાં'નું 'જોતાં' + 'વાં(-વેં)ત'ના અર્થના શબ્દ.] જુઓ 'જોત-જોતામાં.' [જુઓ 'જોતા-દાર.'

**જોતિયો** પું. [જુઓ 'જોતો + ગુ. ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**જોતી¹** સ્ત્રી. [સં- योक्त्र- > પ્રા. जोत्त + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'જોતર.' (૨) લગામ, રાશ [(પારસી બોલીએ)

**જોતી²** પું. પુરોહિતને કર્મકાંડ કરાવતાં સહાય કરનારો

**જોતીશ** પું. [જુઓ 'જોતી¹' દ્વારા.] તાણાના પાછળના છેડે આંટ વરણ સાથે બંધાતો દોરડાનો ત્રિકોણાકાર ટુકડો

**જોતું¹** ન. [સં. योक्त्रक- > પ્રા. जोत्तअ-] ધોંસરું

**જોતું²** વિ. [સૌ., જુઓ 'જોઇયે,²' વર્ત. કૃ. 'જોઇતું'નું વૈકલ્પિક.] જુઓ 'જોઇતું.'

**જોતે-દાર, જોતો** જુઓ 'જોતા-દાર.'

**જોદ્ધો** પું. [સં. योद्धृ-योद्धा, અર્વા. તદ્ભવ + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.], **–ધ** પું. [સં. योध, અર્વા. તદ્ભવ] યોદ્ધો, લડનારો વીર, લડવૈયો. ('જોધ' માત્ર 'જુવાન જોધ' એવા જોડિયા પ્રયોગમાં જ વપરાય છે.)

**જોધપુરી** વિ. ['જોધપુર' મારવાડનું એક નગર + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જોધપુરને લગતું, જોધપુરનું

**જોધાર** પું. [સં. योद्धृ-योद्धा નું બ. વ. योद्धारःના સાદૃશ્યે, અર્વા. તદ્ભવ] જુઓ 'જોદ્ધો.'

**જોધાર-મલ(-લ્લ)** વિ., પું. [+સં. मल्ल] ભારે મોટો જોદ્ધો

**જોનપુરી** વિ. ['જોનપુર' ઉત્તર ભારતનું એક નગર + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જોનપુરને લગતું, જોનપુરનું. (૨) સ્ત્રી. એ નામની એક રાગિણી (કાન્હરા થાટની). (સંગીત.)

**જોનરી** સ્ત્રી. એ નામની જુવારની એક જાત

**જૉન્ડિસ** પું. [અં.] કમળાનો રોગ

**જૉબ** પું. [અં.] નોકરી-ધંધા માટેનો નાનો મોટો હોદ્દો, નોકરીની જગ્યા, 'પોસ્ટ.' (૨) નોકરી (ન.મા.)

**જૉબ-કામ** ન. [+ જુઓ 'કામ³'], **જૉબ-વર્ક** ન. [+અં.] છાપખાનામાંનું નાનું પરચૂરણ નમૂના તેમજ પત્રકો વગેરેનું કામ

**જોબન** ન. [સં. यौवन > હિં અર્વા. તદ્ભવ] યુવાવસ્થા, જુવાની. [૦ **ઊમટવું**, ૦ **ઊભરાવું** (રૂ. પ્ર.) સ્ત્રીનાં સ્તન દેખાવા લાગવાં. ૦ **લૂંટવું** (રૂ. પ્ર.) ભોગવિલાસ કરવો]

**જોબન-માતું** વિ. [+જુઓ 'માતું.'] જુવાનીની મસ્તીથી ભરેલું, યૌવન-મત્ત

**જોબન-વંતું** (-વન્તું) વિ. [+સં. वत् > પ્રા. वंत-अ-] યૌવનથી ભરેલું, તદ્દન જુવાન [જોબન. (પદ્યમાં.)

**જોબનિયું** ન. [જુઓ 'જોબન' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**જૉબર** પું. [અં.] દલાલથી ચડિયાતો દલાલી કામનો માણસ. (૨) મિલોમાં કામે લાવી આપનારો અને કારીગરો ઉપર દેખભાળ રાખનારો નોકર. (૩) ઊધડ કામ કરનારો કારીગર કે કામદાર

**જોબરવું** સ. ક્રિ. (તુચ્છકારમાં) ખાવું, જમવું

**જૉબ-વર્ક** ન. [અં.] જુઓ 'જૉબ-કામ.'

**જોબા(-બ્બા)વું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'જોબો(-બ્બો),'–ના. ધા.] મરણની નિશાની-રૂપે ચેતન ગુમાવવું, જોબો આવવો

**જોબું(-બ્બું)** ન., **–બો(-બ્બો)** પું. મરણની નિશાની રૂપે આવતી અચેતન અવસ્થા (એ એકથી વધુ વાર પણ આવતી હોય છે.). [**–બે(-બ્બે) ચડ(-ઢ)વું** (રૂ. પ્ર.) વારંવાર જોબાનું આવવું]

**જોમ** (જૉમ)-ન. [અર. ઝઅમ્] માનસિક શક્તિ-તાકાત-બળ સત્ત્વ, જુસ્સો, ઉકાંટો. (૨) ઉમંગ, ઉત્સાહ

**જોમ-દાયી** (જૉમ-)-વિ. [+ સં. दायी પું.] જોમ દેનારું

**જોમ-દાર** (જૉમ-) વિ. [+ ફા. પ્ર.], **જોમી** (જૉમી) વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જોમ ધરાવનારું, જોમવાળું

**જોય** ક્રિ. [સૌ., જુઓ 'જોવું;' જૂ. ગુ. ના 'જોઈ'નો વિકાસ] જુએ, દેખે, ભાળે, નિહાળે

**જોયામણું** વિ. [જુઓ 'જોવું' + ગુ. 'આમણું' કૃ. પ્ર.] જોવા જેવું, સુંદર, રળિયામણું, દર્શનીય, સોહામણું

**જોર** ન. [ફા.] બળ, શક્તિ, તાકાત (મુખ્યત્વે શારીરિક), કૌવત. (૩) (લા.) વેગ, આવેશ. (૩) જુલમ, જબરદસ્તી. (૪) ટેકો, પુષ્ટિ, સહાય. [**૦ આવવું** (રૂ. પ્ર.) મહેનત પડવી. **૦ કાઢવું** (રૂ. પ્ર.) સત્તાનો દોર ચલાવવો. **૦ ચઢ(-ઢ)વું** (રૂ. પ્ર.) બળનું અભિમાન થવું. **૦ ચલાવવું** (રૂ. પ્ર.) સત્તા અજમાવવી. **૦ ચાલવું** (રૂ. પ્ર.) શક્તિની અનુકૂળતા થવી. **૦ પકડવું** (રૂ. પ્ર.) વધારે મજબૂત કે વેગીલા બનવું. **૦ પડવું** (રૂ. પ્ર.) વધુ પડતો શ્રમ અનુભવવો. **૦ મારવું** (રૂ. પ્ર.) વધુ બળ કરવું. (૨) કામમાં વેગ કરવો. **૦ પર આવવું, ૦માં આવવું** (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'જોર પકડવું.']

**જોર-કસ** વિ. [ફા. જોર્કશ] જોરવાળું. (૨) કસરતી

**જોર-જબરાઈ** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'જબરાઈ.'], **જોર-જબરી** સ્ત્રી [+ જુઓ 'જબર' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.), **જોર-જુલમ** પું. [+ જુઓ 'જુલમ'] જબરદસ્તી, પ્રબળ જુલમ

**જોર-તલબી** સ્ત્રી. [ફા. + અર.] શક્તિના બળથી ઉઘરાવવામાં આવતી હતી તે ખંડણી

**જોર-દાર** વિ. [ફા.] જોરવાળું, બળિયું, તાકાતવાળું

**જોર-ભેર** (-રય) ક્રિ. વિ. [+ જુઓ 'ભરવું.'] જોરથી

**જોર-શોર** પું. [ફા.] મોટેથી પાડવામાં આવતા બૂમબરાડા

**જોરાળું** વિ. [+ ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] જુઓ 'જોર-દાર.'

**જોરાવર** વિ. [ફા.] જુઓ 'જોર-દાર.'

**જોરાવરી** સ્ત્રી. [ફા.] જબરદસ્તી, જુલમ

**જોરાળ,-ળું** વિ. [જુઓ 'જોર' + ગુ. 'આળ'-'આળું' ત.પ્ર.] જુઓ 'જોર-દાર.'

**જોરુ,-રૂ** સ્ત્રી. [હિં. જોરૂ] પત્ની, ભાર્યા, ઘરવાળી

**જોરૂકું** વિ. [જુઓ 'જોર' + ગુ. 'ઉ' + 'કું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'જોર-દાર.'

**જોરો, ૦તોરો** પું. [જુઓ 'જોર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + 'તોર'+ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] સખતાઈ, દાબ, દબાણ

**જોર્જેટ** ન. [અં.] એક પ્રકારનું બારીક વણાટનું કિંમતી કાપડ

**જોલ** ન. દહીંનું વધારેલું ઘોળવું

**જોલિયું** ન. એ નામનું એક ઘરેણું

**જોલી**[૧] સ્ત્રી. તોફાનના સમયમાં ઉપયોગમાં લેવાતું વહાણમાંનું એક ખાસ દોરડું.' (વહાણ.)

**જૉલી**[૨] વિ. [અં.] ખૂબ આનંદી, પ્રસન્ન ચિત્તવાળું. (૨) નિર્દોષ મજાક–મશ્કરી કરનારું

**જોવડા(-રા)વવું** જુઓ 'જોવું'માં.

**જોવનાઈ** સ્ત્રી. [સં. यौवन > જૂ. ગુ. 'જોવન' + ગુ. 'આઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુવાની. (પદ્યમાં.)

**જોવરા(-ડા)વવું** જુઓ જોવું'માં.

**જોવા-તેડા** પું., બ.વ. [જુઓ 'જોવું' + 'તેડવું.'] વર-કન્યાને એકબીજાને સાસરે જતાં આવતાં કરવાની ક્રિયા

**જોવાવું** જુઓ 'જોવું'માં.

**જોવું** સ.ક્રિ. [સં. द्युत्- द्योतय -> પ્રા. जोअ-] દેખવું, નિહાળવું, ભાળવું. (૨) (લા.) તપાસવું. (૩) સાફ કરવું. (૪) અખતરો કરવો, પ્રયોગ કરવો. (૫) કદર કરવી. (૬) અનુભવવું. [**જોઈ લેવું** (રૂ.પ્ર.) ધમકી આપવી. **જોઈ ને ચાલવું** (રૂ.પ્ર.) વિચાર કરી કાર્ય કરવું. **–યા(-વા) જેવું કરવું** (રૂ.પ્ર.) કરી બતાવવું.] **જોવાવું** ભાવે., ક્રિ. **જોવડા(-રા)વવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**જોશ**[૧], **–ષ, –સ**[૧] પું. [સં. ज्योतिष > जोइस ન.] જ્યોતિષ-વિષયક ગણતરી અને ફળાદેશ. [**૦ જોવા** (રૂ.પ્ર.) જન્મ-કુંડળી વગેરે ઉપરથી ફળાદેશ કાઢી આપવો]

**જોશ**[૨]**,-સ**[૨] ન. [ફા. જોશ્] ઊભરો, ઉછાળો. (૨) આવેગ, જુસ્સો. (૩) વધતું જતું બળ

**જોશ(-સ)-દાર** વિ. [+ફા. પ્રત્યય] જોશવાળું, જોશીલું

**જોશન** (જોશન) ન. [અર. જવ્શન્] એક પ્રકારનું લોખંડની કડીઓવાળું લશ્કરી બખ્તર. (૨) વિદ્યાર્થીઓનું પુસ્તકો વગેરે રાખવાનું પાકીટ, દફતર. (૩) હાથનું એ નામનું એક ઘરેણું

**જોશ(-સ)-બંધ** (-બન્ધ) ક્રિ.વિ. [જુઓ 'જોશ[૨]' + ફા. 'બન્દ્.'] પ્રબળ જોસ્સથી, ભારે વેગથી ['જોશ-બંધ.'

**જોશ(-ભેર)** (-રય) ક્રિ વિ. [જુઓ 'જોશ[૨]' + 'ભરવું.'] જુઓ

**જોશી** પું. [સં. ज्यौतिषिक- > પ્રા. जोइसिअ-] જ્યોતિષ-વિદ્યાનો જ્ઞાતા, વિદ્વાન, 'ઍસ્ટ્રોલોજર.' (૨) બ્રાહ્મણો પારસીઓ વગેરેમાં એ ધંધાને કારણેની અવટંક. (સંજ્ઞા.) (પદ્યમાં.)

**જોશીડો** પું. [+ ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'જોશી(૧).'

**જોશીપુરો** પું. [જૂનાગઢ પાસે 'જોશીપરું' ગામ; 'જોશીપુર' બનાવી + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] જોશીપરા ગામ પરથી પડેલી નાગરોની એક અવટંક અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**જોશી-પુરાણ** ન. [+ સં.] જ્યોતિષને લગતી વાતોનો ગ્રંથ, જોશી-શાસ્ત્ર

**જોશી-બુઆ** પું., બ.વ. [+ મરા. 'બુઆ'] મહારાષ્ટ્રમાં વપરાતો 'જોશી' માટેનો માનવાચક શબ્દ [જ્યોતિષી

**જોશીરાજ** પું. [+સં. राजन्નું સમાસમાં સં. 'राज'] શ્રેષ્ઠ

**જોશી(-સી)લું** વિ. [જુઓ 'જોશ(-સ)[૨]' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] જુઓ 'જોશ-દાર.' [(૨) જુઓ 'જોશી-પુરાણ.'

**જોશી-શાસ્ત્ર** ન. [+ સં.] જ્યોતિષ-વિદ્યા, 'ઍસ્ટ્રોલોજી.'

**જોષ** જુઓ 'જોશ.[૧]' ('વિષે'ની જેમ રૂઢિથી 'જોષ' લખાય છે, પણ આ સ્વરૂપે ગુ.માં ઉચ્ચારણ થતું નથી.)

**જોષિતા** સ્ત્રી. [સં. योषिता] સ્ત્રી. (પદ્યમાં.)

**જોષી** જુઓ 'જોશી' ('જોષ'ની જેમ રૂઢિથી માત્ર લખાયો છે, સ્વાભાવિક પ્રથમ 'જોસી' અને પછી 'જોશી.')

**જોસ**[૧-૨] જુઓ 'જોશ.[૧-૨]'

**જોસટવું** જુઓ 'જોંસટવું.'

**જોસતા(-દા)ન** ન. [અર. જુઝ્દાન્] જુઓ 'જોશન.'

**જોસ-દાર** જુઓ 'જોશ-દાર.'

**જોસ-બંધ** (-બન્ધ) જુઓ 'જોશ-બંધ.'

**જોસ-ભેર** (-રય) જુઓ 'જોશ-ભેર.'

**જોસરું** જુઓ 'ધોંસરું.'

**જોસીલું** જુઓ 'જોશીલું.'

**જોસ્સો** પું. [જુઓ 'જુસ્સો.' કવિ નર્મદે 'જોસ્સો' પ્રયોજેલો.] 'જુઓ 'જુસ્સો.' ['ઈ' ત.પ્ર.] જુઓ 'જોહુકમી.'

**જોહાકી** સ્ત્રી. [અર. જુહ્હાક્'–એક જુલ્મી બાદશાહ + ગુ.

**જોહાર** જુઓ 'જુહાર.'

**જોહારવું** જુઓ 'જુહારવું.'

**જોહુકમ** પું. [ગુ. 'જો' (=દેખ, નિહાળ) + જુઓ 'હુકમ.']

જોહાકી, જુલમી દોર, હુકમનો કડક અમલ
**જોહુકમી[1]** સ્ત્રી. [ + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'જોહુકમ.'
**જોહુકમી[2]** વિ. [ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જોહુકમવાળું. (૨) આપખુદ ['ટ્વિન' (બાળક)
**જોળ** (જોળ) ન. [સં. युगल > પ્રા. जुअल] જોડું, જોડકું,
**જોળિયાં** (જોળિયાં) વિ., ન., બ. વ. [ + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જોડકાનાં, બેડલાનાં, જોડિયાં
**જોંક[1]** (જોંક) ન. પહેલા વરસાદથી ઉત્પન્ન થતું એક પ્રકારનું જીવડું, ઇંદ્રગોપ, જોંકો
**જોંક[2]** (જોંક્ય) સ્ત્રી. [સર૦ સં. जलोका ] જળો
**જોંક[3]** (જોંક્ય) સ્ત્રી. સઢની આગળની કિનારી
**જોંકી** (જોંકી) જુઓ 'જોંક.[1]'
**જોંગક** (જોંગક) પું. એક પ્રકારનો કાળા રંગનો સુગંધી પદાર્થ (આસામમાં થતો)
**જોંઘરો** (જોંઘરો) પું. પેટનો અધો ભાગ
**જોંસ** (જોંસ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'જોંસવું.'] રોષ કે અરુચિથી આપવાની ક્રિયા. [ **૦માં ઝાટકવું** (રૂ.પ્ર.) અરુચિપૂર્વક આપવાનું કહેવું]
**જોંસટવું** (જોંસટવું) સ.ક્રિ. [રવા.] ઉતાવળે ઉતાવળે ખૂબ ખાવું (કટાક્ષની દૃષ્ટિએ વપરાતો ધાતુ)
**જોંસણ** (જોંસણ) ન. [ જુઓ 'જોંસવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] (લા.) જોંસટવાની ક્રિયા. [ **૦ વાળવું** (રૂ.પ્ર.) ઝટ ઝટ ખાઈ લેવું. (૨) કંટાળીને આપવું. (૩) નાખવું. (૪) બેદરકારીથી મૂકવું]
**જોંસવું** (જોંસવું) સ.ક્રિ. [રવા.] અરુચિ કે રોષથી આપવું. (૨) જુઓ 'જોંસટવું'. (૩) બાળવું
**જોંસા-ધમકી** (જોંસા-) સ્ત્રી. [જુઓ 'જોંસવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ.પ્ર. + 'ધમકી.'] ભય ઉત્પન્ન કરાવે એવી વાણી
**જોંસો** (જોંસો) પું. [જુઓ 'ઝાંસો.'] ઠપકો
**જૌવન** ન. [સં. यौवन] જોબન, જુવાની (પદ્યમાં.)
**જૌહર** ન. [સં. जतु-गृह > પ્રા. जउ-हर, લાખનું બનાવેલું મકાન] (લા.) સામુદાયિક આત્મહત્યા (ખાસ કરી રાજપૂતોમાં થતી હતી તે, કેસરિયાં કરનારા રાજપૂતોની પત્નીઓનું વિશાળ ચિતા સળગાવી બળી મરવાનું થતું એ), જમોર
**જૌંચા** સ્ત્રી. જવ અને ઘઉંની પડતર ડૂંડામાં થતી એક જાતની ફૂગ


બ્રાહ્મી નાગરી ગુજરાતી

**જ્ઞ[1]** પું. [સં. ज् + ञ् નું સંયુક્ત લેખન-સ્વરૂપ. મૂળાક્ષરમાં ગુજરાતી કક્કો લખતાં એને સૌથી છેલ્લો લખવાનો જૂનો રિવાજ; એનું સ્વાભાવિક ઉચ્ચારણ નષ્ટ થયું છે. હિંદીભાષીઓ 'ग्य,' મહારાષ્ટ્રીયો 'द्य' અને ગુજરાતમાં 'ग्न' ઉચ્ચારણ; ત્રણે ખોટાં છે.] 'ज्' + 'ञ'નું ગુજરાતી લિપિમાં દેવનાગરી ज्ञનું ઊતરી આવેલું સ્વરૂપ

**-જ્ઞ[2]** પું. [સં. ज्ञा ધાતુમાંથી, મોટે ભાગે સમાસમાં અંતે: 'ગુણજ્ઞ' 'દોષજ્ઞ' 'કૃત-જ્ઞ' વગેરે] જ્ઞાતા, જાણકાર
**જ્ઞપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જાણવું એ, જ્ઞાન. (૨) બુદ્ધિ. (૩) સમજ. (૪) સભાનતા, 'કૉન્શિયસનેસ'
**જ્ઞાત** વિ. [સં.] જાણેલું, વિદિત. (૨) સમજેલું
**જ્ઞાત-પૂર્વ** વિ. [સં.] પહેલાંથી જાણવામાં આવેલું
**જ્ઞાત-યૌવના** સ્ત્રી. [સં.] પોતાને યૌવન આવી પહોંચ્યું છે એવા ખ્યાલવાળી સ્ત્રી, મુગ્ધા સ્ત્રી
**જ્ઞાતવ્ય** વિ. [સં.] જાણવા સમજવા જેવું
**જ્ઞાતા** વિ., પું. [સં., પું.] જાણકાર, માહિતગાર, વાકેફગાર. (૨) ડાહ્યું, શાણું [જાણેલું
**જ્ઞાતાજ્ઞાત** વિ. [સં. ज्ञात + अ-ज्ञात] જાણેલું અને ન
**જ્ઞાતિ** સ્ત્રી. [સં.] અમુક ચોક્કસ સંજ્ઞાથી જાણીતો તે તે ફિરકો, નાત, ન્યાત, 'કાસ્ટ'
**જ્ઞાતિ-જન** પું., ન. [સં., પું.] નાતીલું-લો-લી
**જ્ઞાતિ-બહિષ્કાર** પું. [સં.] નાત બહાર મૂકવાની ક્રિયા. (૨) નાતનાં બંધન છોડી દેવાની ક્રિયા
**જ્ઞાતિ-બહિષ્કૃત** વિ. [સં.] નાત બહાર મૂકવામાં આવેલું
**જ્ઞાતિ-બંધન** (-બન્ધન) ન. [સં.] નાતને વળગી રહેવાનું, નાતના રીતરિવાજોમાં જકડાઈ રહેવાનું
**જ્ઞાતિ-બંધુ** (-બન્ધુ) પું. [સં.] નાતીલો, ન્યાતભાઈ
**જ્ઞાતિ-ભેદ** પું. [સં.] જુદી જુદી નાતો હોવાપણું, નાતોની જુદાઈ [સમૂહ-ભોજન
**જ્ઞાતિ-ભોજન** ન. [સં.] એક જ નાતનાં માણસોનું થતું
**જ્ઞાતિ-ભ્રષ્ટ** વિ. [સં.] નાતનાં બંધનોમાંથી ખસી ગયેલું
**જ્ઞાતિ-માસિક** પું. [સં.] તે તે જ્ઞાતિને લગતી વિગતો આપનારું મહિને નીકળતું સામયિક
**જ્ઞાતિ-મેળો** પું. [સં. + જુઓ 'મેળો.'] નાતના સમૂહનું એકઠા થવાનું, નાત-મેળો
**જ્ઞાતિ-રિવાજ** પું. [સં. + જુઓ 'રિવાજ.'] નાતનાં રીત-રિવાજ-ધારા-ધોરણ
**જ્ઞાતિ-વાદ** પું. [સં.] નાતો ચાલુ રહેવી જોઇયે એ પ્રકારની માન્યતા [હોવાનું આગ્રહી
**જ્ઞાતિવાદી** વિ. [સં., પું.] જ્ઞાતિવાદમાં માનનારું, જ્ઞાતિઓ
**જ્ઞાતિ-વ્યવસ્થા** સ્ત્રી. [સં.] નાતનું બંધાયેલું માળખું
**જ્ઞાતિ-સંમેલન** (-સમ્મેલન) ન. [સં.] જુઓ 'જ્ઞાતિ-મેળો.'
**જ્ઞાતિ-સંસ્થા** (-સંસ્થા) સ્ત્રી. [સં.] ભિન્ન ભિન્ન જ્ઞાતિઓ હોવાની પરિસ્થિતિ. (૨) તે તે જ્ઞાતિનું મંડળ
**જ્ઞાતૃ-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] જ્ઞાતાપણું
**જ્ઞાત્યભિમાન** ન. [સં. ज्ञाति + अभि-मान પું.] પોતે અમુક ચોક્કસ નાતનો છે એનું ગૌરવ
**જ્ઞાત્યાચાર** પું. [સં. ज्ञाति + आ-चार] નાતના રીતરિવાજ
**જ્ઞાત્યુદય** પું. [સં. ज्ञाति + उदय] નાતની ચડતી, જ્ઞાતિની ઉન્નતિ
**જ્ઞાન** ન. [સં.] જાણવું એ, 'એક્વેઇન્ટન્સ.' (૨) સમઝણ. (૩) બુદ્ધિ, અક્કલ. (૪) સમઝ-શક્તિ, 'રીઝન' (આ. બા.). (૫) નિર્ણયાત્મક સ્થિતિ, 'જજમેન્ટ' (પ્રા. વિ.) (૬) પ્રતીતિ,

ભાન. (૭) ખબર, માહિતી, 'નૉલેજ.' (૮) જીવ જગત અને પરમ તત્ત્વના સંબંધ વિશેનો સાચો ખ્યાલ

**જ્ઞાન-કથા** સ્ત્રી. [સં.] બોધ-કથા. (૨) આત્મ-જ્ઞાનને લગતી વાતો [ઇમેજિનેશન'

**જ્ઞાન-કલ્પના** સ્ત્રી. [સં.] સજ્ઞાન ધારણા, 'કૉગ્નિટિવ

**જ્ઞાન-કાંડ** (-કાણ્ડ) પું. [સં.] વૈદિક સંહિતાઓથી લઈ છેક પ્રાચીન ઉપનિષદો સુધીના જ્ઞાનનો ખ્યાલ આપતો તે તે વિભાગ, જીવ જગત અને પરબ્રહ્મના સ્વરૂપ વિશે ચર્ચા-વિચારણા કરતું મુખ્યત્વે પ્રાચીન ઉપનિષદોનું સાહિત્ય

**જ્ઞાન-કોશ(-ષ)** પું. [સં.] જેમાં વિશ્વની નાની મોટી બધી જ વાતો-વિષયો-થઈ ગયેલી વિશિષ્ટ વ્યક્તિઓ અને એમનાં કાર્યો વગેરેની વિગતો આપતો અકારાદિ ક્રમમાં અપાયેલો માહિતી-ગ્રંથ, વિશ્વ-કોશ, સર્વસંગ્રહ, જ્ઞાનચક્ર, 'એન્સાઇક્લોપીડિયા'

**જ્ઞાન-કૌતુકી** વિ. [સં., પું.] રસને લઈ અભ્યાસ કલા ક્રીડા વગેરે ખેડનાર, 'એમેચ્યોર' (ન. દે.)

**જ્ઞાન-ખલ(-ળ)** પું. [સં.] જ્ઞાનનો ડોળ કરનાર કે જ્ઞાનનો દુરુપયોગ કરનાર પુરુષ, પંડિતંમન્ય

**જ્ઞાન-ગમ્ય** વિ. [સં.], **જ્ઞાન-ગોચર** વિ. [સં., પું.] જાણવાનો પ્રયત્ન કરવાથી જાણી શકાય તેવું

**જ્ઞાન-ગોષ્ઠિ(-ષ્ઠી)** સ્ત્રી. [સં.] જ્ઞાન વિશેની વાતચીત

**જ્ઞાન-ગ્રહણ** ન. [સં.] સભાનતા, સૂઝ, 'કૉગ્નિશન' (ર. મ.)

**જ્ઞાન-ઘન** વિ. [સં.] (લા.) સબળ જ્ઞાની, જ્ઞાનથી પૂર્ણ

**જ્ઞાન-ચક્ર** ન. [સં.] જુઓ 'જ્ઞાન-કોશ,' 'એન્સાઇક્લોપીડિયા.' (ર. દે. શેઠના) [સમજ-શક્તિ

**જ્ઞાન-ચક્ષુ** ન., સ્ત્રી. [સં. ચક્ષુસ્ ન.] જ્ઞાનરૂપી આંખ, ઊંડી

**જ્ઞાન-ચર્ચા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જ્ઞાન-ગોષ્ઠિ.' [પરાયણ

**જ્ઞાન-તત્પર** વિ. [સં.] [સં.] જાણવાને હંમેશાં તૈયાર, જ્ઞાન-

**જ્ઞાન-તંતુ** (-તન્તુ) પું., ન. [સં., પું.] ઇંદ્રિયોની સાથે સંબંધ ધરાવતી મગજમાંની તે તે બારીક નાડી, 'સેન્સરી નર્વ' (પો. ગો.), 'નર્વ'

**જ્ઞાનતંતુ-રચના** (-તન્તુ-) સ્ત્રી. [સં.] જ્ઞાનતંતુઓની મગજમાંની ગોઠવણ, 'નર્વસ સિસ્ટમ'

**જ્ઞાનતંતુ-વ્યવસ્થા** (-તન્તુ-) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જ્ઞાનતંતુ-રચના' -'નર્વસ સિસ્ટમ' (કિ. ઘ.)

**જ્ઞાનતંતુ-શાસ્ત્ર** (-તન્તુ-) ન. [સં.] જ્ઞાનતંતુઓની પ્રક્રિયાને લગતી વિદ્યા, 'ન્યુરોલૉજી' (દ.કા.શા.)

**જ્ઞાનતંતુ-સંસ્થાન** (-તન્તુ-સંસ્થાન) ન. [સં.] જુઓ 'જ્ઞાન-તંતુ-રચના' (પો. ગો.).

**જ્ઞાન-તૃષા;** -ષ્ણા સ્ત્રી. [સં.] (લા.) જ્ઞાન મેળવવાની ધગશ, જિજ્ઞાસા [સમઝેલું

**જ્ઞાન-દગ્ધ** વિ. [સં.] અડધા-પડધા જ્ઞાનને લીધે ઊંધુંચતું

**જ્ઞાન-દર્શી** વિ. [સં., પું.] સાચી સમઝ આપનારું, જ્ઞાન-બોધક

**જ્ઞાન-દશા** સ્ત્રી. [સં.] ઉચ્ચ પ્રકારની આધ્યાત્મિક કોટિની સમઝદારી આવી ગઈ હોય તેવી અવસ્થા

**જ્ઞાન-દાતા** વિ., પું. [સં., પું.] જ્ઞાન દેનાર ગુરુ, ઉપદેશક

**જ્ઞાન-દાત્રી** વિ., સ્ત્રી. [સં., સ્ત્રી.] જ્ઞાન દેનાર સ્ત્રી-ગુરુ

**જ્ઞાન-દાન** ન. [સં.] જ્ઞાન આપવું એ, ઉપદેશ આપવો એ

**જ્ઞાન-દીપ,** ૦ક પું. [સં.] જ્ઞાનરૂપી દીવો

**જ્ઞાન-દીપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જ્ઞાનરૂપી પ્રકાશ, જ્ઞાન મળ્યાની ઉજ્જવલ સ્થિતિ

**જ્ઞાન-દૃષ્ટિ** સ્ત્રી. [સં.] સમઝવાની ઝીણવટ ભરેલી નજર, સત્યનો વિચાર કરવાની સૂઝ [ધનવાળું, જ્ઞાની

**જ્ઞાન-ધન** ન. [સં.] જ્ઞાનરૂપી સંપત્તિ. (૨) વિ. જ્ઞાનરૂપી

**જ્ઞાન-નિષ્ઠ** વિ. [સં.] જ્ઞાનમાં નિષ્ઠાવાળું, જ્ઞાન-પરાયણ

**જ્ઞાન-નિષ્ઠા** સ્ત્રી. [સં.] જ્ઞાન મેળવવાની પરમ શ્રદ્ધા

**જ્ઞાન-પથ** પું. [સં.] જુઓ 'જ્ઞાન-માર્ગ.'

**જ્ઞાન-પર,** ૦ક વિ. [સં.] જ્ઞાન-પરાયણ. (૨) જ્ઞાનને ઉદ્દેશીને રહેલું, જ્ઞાન-વિષયક

**જ્ઞાન-પરંપરા** (-પરમ્પરા) સ્ત્રી. [સં.] એક એક ઉપરથી બીજું બીજું વધુ ઊંચા પ્રકારનું જ્ઞાન મળતું રહે એવો ક્રમ

**જ્ઞાન-પરાયણ** વિ. [સ.] જુઓ 'જ્ઞાન-પર.'

**જ્ઞાન-પરિ(-રી)ષહ** પું, [સં.] ખાસ પ્રકારનું જ્ઞાન મળતાં ગર્વ ન કરવો અને પોતામાં જ્ઞાનની ઊણપ હોય તો પોતાને હલકું ન માનવું એ. (જૈન.) [અંશ. (જૈન.)

**જ્ઞાન-પર્યાય** પુ. [સં.] જ્ઞાનના પુદ્ગલ, જ્ઞાનના ભિન્ન ભિન્ન

**જ્ઞાન-પંચમી** (-પઞ્ચમી) સ્ત્રી. [સં.], **જ્ઞાન-પાંચ(-ચે)મ** (-પાંચ(-ચે)-મ્ય) સ્ત્રી. [ + જુઓ 'પાંચ(-ચે)-મ.'] કાર્તિક સુદિ પાંચમ, લાભ-પાંચમ. (જૈન.)

**જ્ઞાન-પિપાસા** સ્ત્રી. [સં.] (લા.) જ્ઞાન મેળવવાની તલસ

**જ્ઞાન-પિપાસુ** વિ. [સં.] (લા.) જ્ઞાન મેળવવાની તલસવાળું

**જ્ઞાન-પુરુષ** પું. [સં.] પરમ જ્ઞાન ધરાવનાર માણસ

**જ્ઞાન-પૂર્ણ** વિ. [સં.] જ્ઞાનમય, જ્ઞાની

**જ્ઞાન-પૂર્વક** ક્રિ. વિ. [સં.] જાણી સમઝીને, પૂરી સમઝથી

**જ્ઞાન-પ્રકાશ** પું. [સં.] જ્ઞાન પ્રગટી આવવું એ. (૨) જ્ઞાનવાળી પ્રતિભા

**જ્ઞાન-પ્રક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] જ્ઞાન મેળવવાની ક્રમિક રીત, 'એપિસ્ટેમોલૉજી'

**જ્ઞાન-પ્રબંધક** (-બન્ધક) વિ. [સં.] જ્ઞાન ન થવા દેનારું, જ્ઞાન થતું અટકાવનારું

**જ્ઞાન-પ્રદાતા** વિ., પું. [સં., પું.] જુઓ 'જ્ઞાન-દાતા.'

**જ્ઞાન-પ્રદીપ** પું. [સં.] જ્ઞાનરૂપ દીવો, પ્રબળ જ્ઞાન

**જ્ઞાન-પ્રસાદ** પું. [સં.] જ્ઞાનરૂપી કૃપા, જ્ઞાન મળવારૂપ મહેરબાની

**જ્ઞાન-પ્રસાર** પું. [સં.] જ્ઞાનનો ભિન્ન ભિન્ન સાધનો દ્વારા કરવામાં આવતો ફેલાવો

**જ્ઞાન-પ્રસારક** વિ. [સં.] જ્ઞાનપ્રસાર કરનારું

**જ્ઞાન-પ્રાધાન્ય-વાદ** પું. [સં.] માનવને ઉચ્ચ કક્ષા પ્રાપ્ત કરવા માટે જ્ઞાન મુખ્ય વસ્તુ છે એવો મત-સિદ્ધાંત

**જ્ઞાનપ્રાધાન્યવાદી** વિ. [સં., પું.] જ્ઞાનપ્રાધાન્ય-વાદમાં માનનારું

**જ્ઞાન-પ્રાપ્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જ્ઞાન મેળવવાની ક્રિયા, જ્ઞાનોપલબ્ધિ

**જ્ઞાન-પ્રામાણ્ય** ન. [સં.] સાચી સ્વાભાવિક સમઝ પ્રમાણ હોવાની સ્થિતિ ['જ્ઞાન-પ્રક્રિયા.'

**જ્ઞાનપ્રામાણ્ય-મીમાંસા** (-મીમાંસા) સ્ત્રી. [સં.] જુઓ

**જ્ઞાનપ્રામાણ્ય-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] જેમાં આત્મ-સૂઝ એ પ્રમાણ છે એવું બતાવનારી વિદ્યા, 'એપિસ્ટેમોલૉજી' (આ.બા.)

**જ્ઞાન-બલ(-ળ)** ન. [સં.] જ્ઞાનરૂપી શક્તિ. (૨) સમઝવાની શક્તિ, પ્રબળ સમઝદારી

**જ્ઞાન-ભંડાર** (-ભણ્ડાર) પું. [સં. + જુઓ 'ભંડાર.'] જ્ઞાન આપનારા ગ્રંથો (મુખ્યત્વે હસ્તલિખિત)નું સંગ્રહાલય. (જૈન.)

**જ્ઞાન-ભંડોળ** (-ભણ્ડોળ) ન. [સં. + જુઓ 'ભંડોળ.'] જુઓ 'જ્ઞાન-ધન.' [સંપૂર્ણ જ્ઞાની

**જ્ઞાન-ભીનું** વિ. [સં. + જુઓ 'ભીનું.'] જ્ઞાનથી તરબોળ,

**જ્ઞાન-ભ્રંશ** (-ભ્રંશ) પું. [સં.] જ્ઞાનનો નાશ, 'એગ્નોશિયા'

**જ્ઞાન-મદ** પું. [સં.] જ્ઞાની હોવાની મસ્તી કે ગર્વ

**જ્ઞાન-મય** વિ. [સં.] જ્ઞાનપૂર્ણ, જ્ઞાની. (૨) જેમાં જ્ઞાન રહેલું છે તેવું (કોઈ પણ કાર્ય)

**જ્ઞાન-મંજૂષા** (-મઞ્જૂષા) સ્ત્રી. [સં.] (મુખ્યત્વે હસ્તલિખિત) ગ્રંથોની પેટી [ધાર્મિક પુસ્તકાલય

**જ્ઞાન-મંદિર** (-મન્દિર) ન. [સં.] ધાર્મિક વિદ્યાલય. (૨)

**જ્ઞાન-માતા** સ્ત્રી. [સં.] 'આલ્મા મેતર' (દ. બા.)

**જ્ઞાન-માર્ગ** પું. [સં.] જીવ જગત અને પરમાત્માના તાત્ત્વિક સ્વરૂપનું જ્ઞાન મેળવી જેમાં મોક્ષ પામવાનો ખ્યાલ છે તેવો સંપ્રદાય, જ્ઞાન-પથ. (સંજ્ઞા.)

**જ્ઞાન-માર્ગી** વિ. [સં, પું.], **-ર્ગીય** વિ. [સં.] જ્ઞાનમાર્ગને લગતું

**જ્ઞાન-મુદ્રા** સ્ત્રી. [સં.] જ્ઞાની પુરુષોને બેસવાની એક ખાસ પ્રકારની પદ્ધતિ [વ્યક્તિત્વ

**જ્ઞાન-મૂર્તિ** સ્ત્રી. [સં.] જ્ઞાનનું સાક્ષાત્ સ્વરૂપ, જ્ઞાનથી ભરેલું

**જ્ઞાન-મૂલક** વિ. [સં.] જેના મૂળમાં જ્ઞાન રહેલું છે તેવું

**જ્ઞાન-યજ્ઞ** પું. [સં.] જેમાં જ્ઞાનની વિભિન્ન કોટિઓથી તત્ત્વ મેળવવાનું છે તેવી પ્રક્રિયા, જ્ઞાન દ્વારા કરવામાં આવતી ઉપાસના, એક પ્રકારનો જ્ઞાનયોગ

**જ્ઞાન-યોગ** પું. [સં.] શ્રવણ મનન અને નિદિધ્યાસન દ્વારા પરમાત્મતત્ત્વ સાથે એકાત્મકતા લાવવાની ક્રિયા

**જ્ઞાનયોગી** વિ., પું [સં., પું.] જ્ઞાનયોગથી ઈશ્વરોપાસના કરનાર વ્યક્તિ

**જ્ઞાન-લક્ષણ** ન. [સં.] જ્ઞાન થયું છે એવું બતાવનારું ચિહ્ન

**જ્ઞાન-વર્ધક** વિ. [સં.] જ્ઞાન વધારનારું

**જ્ઞાન-વલ્લી** સ્ત્રી. [સં.] જ્ઞાનરૂપી વેલ, જ્ઞાન-સરણી

**જ્ઞાન-વંત** (-વન્ત) વિ [સં. + સં. वत्- > પ્રા. वंत] જ્ઞાનવાળું, જ્ઞાનવાન, જ્ઞાની [નૉલેજ' (મ.ન.)

**જ્ઞાન-વાદ** પું. [સં.] જુઓ 'જ્ઞાન-પ્રાધાન્યવાદ,' 'થિયરી ઑફ

**જ્ઞાનવાદી** વિ. [સં.,પું.] જ્ઞાનવાદમાં માનનારું

**જ્ઞાનવાન** વિ. [સં. °वत् > °वान् પું.] જુઓ 'જ્ઞાન-વંત.'

**જ્ઞાન-વાપી** સ્ત્રી. [સં.] કાશી-વારાણસીનું એક તીર્થ. (સંજ્ઞા.) (૨) સિદ્ધપુરમાંનું એક તીર્થ. (સંજ્ઞા.) [એક રોગ

**જ્ઞાન-વાયુ** પું. [સં.] મોટી મોટી વાતો કર્યા કરવાનો મગજનો

**જ્ઞાન-વાર્તા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જ્ઞાન-કથા.'

**જ્ઞાન-વિચાર** પું. [સં.] જ્ઞાનદૃષ્ટિથી કરવામાં આવતી વિચારણા

**જ્ઞાન-વિજ્ઞાન** ન. [સં.] (જીવ અને જગત સંબંધી ઊંચી સમઝણ એ) જ્ઞાન અને (પરમાત્મવિષયક ઊંડી સમઝણ એ) વિજ્ઞાન, સામાન્ય અને વિશેષ એમ બેઉ પ્રકારની સમઝણ

**જ્ઞાન-વિષયક** વિ. [સં.] જ્ઞાનને લગતું

**જ્ઞાનવિષયક વાદ** પું. [સં.] જુઓ 'જ્ઞાન-પ્રક્રિયા,' એપિસ્ટે-મોલૉજી' (હી. ત્ર.)

**જ્ઞાન-વૃદ્ધ** વિ. [સં.] ઉંમરે ઘરડું ન હોય છતાં સમઝદારી ઘણી સારી ધરાવતું હોય તેવું, ઊંચું જ્ઞાન ધરાવનાર નાની ઉંમરનું

**જ્ઞાન-વૈરાગ્ય** ન. [સં.] પૂરી સમઝથી લીધેલો ત્યાગ

**જ્ઞાન-શક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] સમઝવાની શક્તિ. (૨) જેના ઉપર રજોગુણ અને તમોગુણની અસર નથી તેવો સત્ત્વગુણ. (વેદાંત.)

**જ્ઞાન-શત્રુ** વિ. [સં.,પું.] (લા.) તદ્દન અભણ અને જ્ઞાન વિનાનું

**જ્ઞાન-શાખા** સ્ત્રી. [સં.] વિશ્વવિદ્યાલયોની ભિન્ન ભિન્ન વિષયોની અને વિદ્યાઓની તે તે શાખા, વિદ્યાશાખા, 'ફૅકલ્ટી'

**જ્ઞાન-શાસ્ત્ર** ન. [સં.] જુઓ 'જ્ઞાનપ્રામાણ્ય-શાસ્ત્ર,' 'એપિ-સ્ટેમોલૉજી' (હ. વ.) [અભાવવાળું

**જ્ઞાન-શૂન્ય** વિ. [સં.] તદ્દન અજ્ઞાની, સમઝદારીના સંપૂર્ણ

**જ્ઞાનસત્તાક** વિ. [સં.] બુદ્ધિજન્ય, 'સબ્જેક્ટિવ' (હી.વ.)

**જ્ઞાન-સત્ર** ન. [સં.] જ્યાં કોઈ એક કે વધુ વિષયો ઉપર ચર્ચા-વિચારણા કરવામાં આવતી હોય તેવું આયોજન, 'સેમિનાર'

**જ્ઞાન-સમૃદ્ધ** વિ. [સં] ઘણું જ્ઞાન મેળવી લીધું હોય તેવું

**જ્ઞાન-સમૃદ્ધિ** સ્ત્રી. [સં.] મેળવેલા જ્ઞાનની ભવ્યતા

**જ્ઞાન-સંગ્રહ**(-સઙ્ગ્રહ) પું. [સં.] જુઓ 'જ્ઞાન-કોશ,' 'એન્સાઇ-ક્લોપીડિયા' (ક. મા.)

**જ્ઞાન-સંચય** (-સઞ્ચય) પું. [સં.] જુઓ 'જ્ઞાન-સંગ્રહ.'

**જ્ઞાન-સંપન્ન** (-સમ્પન્ન) વિ. [સં.] 'જ્ઞાન-વંત.'

**જ્ઞાન-સંપન્નતા** સ્ત્રી. [સં.] જ્ઞાનસંપન્ન હોવાપણું

**જ્ઞાન-સંપાદન** (-સમ્પાદન) ન. [સં.] જુઓ 'જ્ઞાન-પ્રાપ્તિ.'

**જ્ઞાન-સંસ્કાર** (-સંસ્કાર) પું. [સં.] સ્વાભાવિક રીતના આત્મ-ભાનની પારંપરિક તાલીમ

**જ્ઞાનસ્વરૂપ-વિદ્યા** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'જ્ઞાનપ્રામાણ્ય-શાસ્ત્ર,' 'એપિસ્ટેમોલૉજી' (અ. ક.)

**જ્ઞાન-સામગ્રી** સ્ત્રી. [સં.] સભાનતાનું સાહિત્ય, 'ડેટા ઑફ કૉન્શિયસ-નેસ'

**જ્ઞાન-હીન** વિ. [સં.] અજ્ઞાની. (૨) કમ-અક્કલ [જ્ઞાન

**જ્ઞાનાગ્નિ** પું. [સં. ज्ञान + अग्नि] જ્ઞાનરૂપી અગ્નિ, પ્રબળ

**જ્ઞાનાચાર** પું. [સં. ज्ञान + आ-चार] જૈનોના પાંચ આચાર માંહેનો એક આચાર, ભણવું ભણાવવું લખવું લખાવવું અને પુસ્તક-સંગ્રહ એ પ્રકારનું સાધુજીવન. (જૈન.)

**જ્ઞાનાતીત** વિ. [સં. ज्ञान + अतीत] જ્ઞાનને પણ વટાવી ગયેલ (પરમાત્મ-તત્ત્વ)

**જ્ઞાનાતુર** વિ. [સં. ज्ञान + आतुर] જ્ઞાન મેળવવાની પ્રબળ વૃત્તિવાળું, પ્રબળ જિજ્ઞાસુ

**જ્ઞાનાત્મક** વિ. [સં. ज्ञान + आत्मन् + क] જ્ઞાનરૂપ, જ્ઞાનપૂર્ણ

**જ્ઞાનાત્મા** પું. [સં. ज्ञान + आत्मा] જ્ઞાતાપણાની અહંભાવ-વાળી ઉપાધિથી જેનો આત્મા મુક્ત થઈ ચૂક્યો છે તેવો સાધક

**જ્ઞાનાધ્યાસ** પું. [સં. ज्ञान + अध्यास] એક પદાર્થમાં અન્ય પદાર્થ દેખાવાના આભાસરૂપ જ્ઞાનની પરિસ્થિતિ, મિથ્યા-જ્ઞાન, ભ્રાંતિ-જ્ઞાન. (વેદાંત.)

**જ્ઞાનાભિલાષ** પું. [સં. ज्ञान + अभि-लाष], **-ષા** સ્ત્રી [સં.

॰લાષ પું.] જ્ઞાન મેળવવાની ઇચ્છા

**જ્ઞાનાભિલાષી** વિ. [સં., પું.] જ્ઞાન મેળવવાની ઇચ્છાવાળું

**જ્ઞાનામૃત** ન. [સં. ज्ञान + अ-मृत] જ્ઞાનરૂપી અમૃત, મોક્ષ-દાયક જ્ઞાન

**જ્ઞાનાર્જન** ન. [સં. ज्ञान + अर्जन] જુઓ 'જ્ઞાન-પ્રાપ્તિ.'

**જ્ઞાનાવતાર** પું. [સં. ज्ञान + अव-तार] જુઓ 'જ્ઞાન-મૂર્તિ.'

**જ્ઞાનાવરણ** ન. [સં. ज्ञान + आ-वरण] જીવને યથાર્થ લાભ ન કરનારું પાંચ પ્રકારનું એક પાપકર્મ. (જૈન.)

**જ્ઞાનાવસ્થા** સ્ત્રી. [સં. ज्ञान + अव-स्था] જુઓ 'જ્ઞાન-દશા.'

**જ્ઞાનાંતરાય** (જ્ઞાના-ન્તરાય) પું. [સં. ज्ञान + अन्तराय] જ્ઞાન મેળવવામાં આવતું તે તે વિઘ્ન

**જ્ઞાની** વિ. [સં., પું.] જુઓ 'જ્ઞાન-વંત,' 'સૅાફ્રિસ્ટ'

**જ્ઞાનીશ્વર** પું. [સં. ज्ञानिन् + ईश्वर] ઉચ્ચ કોટિનો જ્ઞાની

**જ્ઞાનેંદ્રિય** (જ્ઞાનેન્દ્રિય) સ્ત્રી. [સં. ज्ञान + इन्द्रिय ન.] આંખ કાન નાક જીભ અને ત્વચા એ પ્રત્યેક ઇંદ્રિય

**જ્ઞાનોત્પત્તિ** સ્ત્રી [સં. ज्ञान + उत्पत्ति] જ્ઞાન ઉત્પન્ન થવું એ

**જ્ઞાનોત્સવ** પું. [સં. ज्ञान + उत्सव] ધાર્મિક જ્ઞાન વિશેનાં વ્યાખ્યાન પારાયણ વગેરે થાય એ પ્રકારનો મેળાવડો

**જ્ઞાનોદય** પું. [સં. ज्ञान + उदय] જુઓ 'જ્ઞાનોત્પત્તિ.'

**જ્ઞાનોપકરણ** ન. [સં. ज्ञान + उप-करण] જ્ઞાન મેળવવાનું તે તે સાધન

**જ્ઞાનોપદેશ** પું. [સં. ज्ञान + उप-देश] મુખ્યત્વે પરમાત્મ-[સ્વરૂપ વિશેનો બોધ

**જ્ઞાનોપયોગ** પું. [સં. ज्ञान + उप-योग] જ્ઞાનનો જીવનને ઉત્તમ પ્રકારનું બનાવવા માટેનો ઉપયોગ

**જ્ઞાનોપલબ્ધિ** સ્ત્રી. [સં. ज्ञान + उप-लब्धि] જુઓ 'જ્ઞાન-પ્રાપ્તિ.'

**જ્ઞાનોપલબ્ધિ-મીમાંસા** (-મીમાંસા) સ્ત્રી. [સં.] જ્ઞાનપ્રાપ્તિ કરવા માટેની ચર્ચા-વિચારણા. (૨) એવું શાસ્ત્ર, 'એપિસ્ટેમોલૉજી'

**જ્ઞાનોપાસન** ન., **-ના** સ્ત્રી. [સં. ज्ञान + उपासन,-ना] જ્ઞાન મેળવવા માટેની વ્યવસ્થિત ક્રિયા. (૨) જ્ઞાનના સાધનથી કરવામાં આવતી પરમાત્મતત્ત્વની ઉપાસના–આરાધના

**જ્ઞાપક** વિ. [સં.] સૂચવનારું, બતાવનારું. 'ઇન્ડિકેટિવ', 'સજેસ્ટિવ.' (૨) ન. લક્ષણ, 'ઇન્ડિકેશન' (કે. હ.)

**જ્ઞાપક હેતુ** પું. [સં.] સૂચક કારણ. (૨) સૂચન, 'સજેશન'

**જ્ઞાપન** ન. [સં.] જણાવવાનું કાર્ય, સૂચન

**જ્ઞાપિત** વિ. [સં.] જણાવવામાં આવેલું, સૂચવવામાં આવેલું

**જ્ઞાપ્ય** વિ. [સં.] જણાવવા જેવું, સૂચવવા પાત્ર

**જ્ઞીપ્સા** સ્ત્રી. [સં.] જાણવાની ઇચ્છા, જિજ્ઞાસા

**જ્ઞેય** વિ. [સં.] જાણવા જેવું, સમઝવા જેવું. (૨) સમઝવાનો પદાર્થ, 'ઑબ્જેક્ટ.' (૩) (લા.) ન. બ્રહ્મતત્ત્વ, પરમાત્મા

**જ્ઞેય-તા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] જ્ઞેયપણું

**જ્ઞેય પ્રક્રિયા** સ્ત્રી. [સં.] ભૂત માત્રની સત્યતાની સમઝ આપનારું શાસ્ત્ર, 'ઑન્ટોલૉજી' (ન. દે.)

**જ્યમ** ક્રિ. વિ. [અપ. जिम] જે રીતે, જે પ્રમાણે. (પદ્યમાં.)

**જ્યમ-ત્યમ** ક્રિ. વિ. [+ જુઓ 'ત્યમ.'] જેમ તેમ. (પદ્યમાં.)

**જ્યહાં** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જ્યાં.'] જ્યાં. (પદ્યમાં.)

**જ્યા** સ્ત્રી. [સં.] ધનુષની દોરી, પ્રત્યંચા, પણછ. (૨) વર્તુલની રેખાને વચ્ચેથી દોરતાં સ્પર્શતી રેખા. (ગ.) (૩) ત્રિકોણની નીચેની લીટીના બેઉ છેડાઓને સામેના ખૂણાથી નીકળીને અડતી બેઉ રેખાઓમાંની તે તે રેખા. (ગ.)

**જ્યા-ઘાત** પું. [સં.] ધનુષની દોરીનો પછડાટ

**જ્યા-ઘોષ** પું. [સં.] ધનુષની દોરીનો તડતડાટ

**જ્યા-ચાપ** પું [સં.] જ્યાના બેઉ છેડાઓને સ્પર્શ કરતી વર્તુલ-ખંડની ધનુષના આકારની રેખા. (ગ.)

**જ્યાદા, -દે** ક્રિ.વિ. [અર. ઝિયાદહ્] જોઇયે તે કરતાં વધુ. (૨) ઘણું, પુષ્કળ. [**-દા મત** (રૂ.પ્ર.) પ્રમુખસ્થાનેથી અપાતો વધારાનો મત, 'કાસ્ટિંગ વોટ']

**જ્યાન** ન. [ફા. ઝિયાન્] નુકસાન, ખોટ, હાનિ

**જ્યાફત** સ્ત્રી. [અર. ઝિયાફત્] ઉજાણી, મિજબાની

**જ્યા-મિતિ** સ્ત્રી. [સં.] ભૂમિતિ, રેખાગણિત, 'જ્યૉમેટ્રી'

**જ્યાર-થી** (જ્યાર-થી) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'જ્યારે' + ગુ. 'થી' પાં. વિ.ના અર્થનો અનુગ.] જે સમયથી

**જ્યાર-નું** (જ્યાર-નું) ક્રિ.વિ. [જુઓ 'જ્યારે' + ગુ. 'નું' છ. વિ. ના અર્થનો અનુગ.] જે સમયનું [જે વખતે

**જ્યારે** (જ્યાઃરે) ક્રિ.વિ. [જૂ. ગુ. 'જિહારઇ'] જે સમયે,

**જ્યારે-ત્યારે** (જ્યાઃરે-ત્યાઃરે) ક્રિ.વિ. [+ જુઓ 'ત્યારે.'] ગમે તે સમયે. (૨) વારંવાર

**જ્યા-શબ્દ** પું. [સં.] જુઓ 'જ્યા-ઘોષ.'

**જ્યા-શ્રોણિ(-ણી)** સ્ત્રી. [સં.] ગણિતમાંની એક પ્રકારની શ્રેણિ, 'સાઇન સિરીઝ.' (ગ.)

**જ્યાં** (જ્યાં:) ક્રિ.વિ. [અપ. जहां > જૂ. ગુ. 'જિહાં'] જે સ્થળે, જે ઠેકાણે [તે સ્થળે, ગમે ત્યાં

**જ્યાં-ત્યાં** (જ્યાં:-ત્યાં:) ક્રિ. વિ. [+ જુઓ 'ત્યાં.'] ગમે

**જ્યાં-લગણ, જ્યાં-લગી, જ્યાં-સુધી** (જ્યાં:--) ક્રિ. વિ. [+ જુઓ 'લગણ' 'લગી' 'સુધી.'] જે સ્થળ કે સમય પર્યંત

**જ્યુડાઇઝમ** ન. [અં.] યહૂદીઓનો પ્રાચીન ધર્મ. (સંજ્ઞા.)

**જ્યુડિશિયલ** વિ. [અં.] ન્યાયખાતાને લગતું, ન્યાય સંબંધી

**જ્યુપિટર** પું. [અં.] રોમન લોકોનો એક પ્રાચીન મુખ્ય દેવ. (સંજ્ઞા.). (૨) બૃહસ્પતિ દેવ. (સંજ્ઞા.)

**જ્યુબિલી** સ્ત્રી. [અં.] વ્યક્તિ કે સ્થળના માનમાં પચીસ પચાસ સાઠ પંચોતેર વગેરે વર્ષે ઊજવાતો તે તે ઉત્સવ

**જ્યૂટ** ન. [અં.] શણ

**જ્યૂરર** જુઓ 'જૂરર.'

**જ્યૂરી** જુઓ 'જૂરી.'

**જ્યૂસ** પું. [અં.] ફળોનો રસ

**જ્યેષ્ટિકા** જુઓ 'જેષ્ટિકા.'

**જ્યેષ્ટિકા-દાર** જુઓ 'જેષ્ટિકા-દાર.'

**જ્યેષ્ઠ** વિ. [સં.] સૌથી મોટી ઉંમરનું. (૨) પું પતિનો મોટો ભાઈ. (૩) હિંદુ કાર્તિકી વર્ષનો ૮ મો મહિનો. (સંજ્ઞા.)

**જ્યેષ્ઠતા** સ્ત્રી., **-ત્વ** ન. [સં.] સૌથી મોટા હોવાપણું

**જ્યેષ્ઠા** સ્ત્રી., ન. [સં.] એ નામનું આકાશમાંનાં ૨૭ નક્ષત્રોમાંનું ૧૮ મું નક્ષત્ર. (સંજ્ઞા.)

**જ્યેષ્ઠાધિકાર** પું. [ज्येष्ठ + अधि-कार] સૌથી મોટા તરીકે જન્મ પામવાથી મળતો અધિકાર કે હક્ક, 'પ્રાઇમોજેનિચર'

**જ્યોત** સ્ત્રી. [સં. ज्योतिस् ન.] દીવાનો કે અગ્નિનો પ્રકાશ.

(૨) દીવાની શગ

**જ્યોત-છડી** સ્ત્રી. [ + જુઓ 'છડી.'] મશાલ. (૨) ટૉર્ચ. (૩) વિ. મશાલચી. (૪) ટૉર્ચ-બેરર (અ.ક.ઠા.)

**જ્યોતિ¹** ન. [સં. ज्योतिस्] આકાશનો તે તે નક્ષત્ર ગ્રહ વગેરે તેજસ્વી પદાર્થ. (૨) આંખનું કુદરતી તેજ

**જ્યોતિ²** સ્ત્રી. [સં. ज्योतिस् ન.] તેજ, પ્રકાશ, દીપ્તિ. (૨) તેજસ્વિતા, ચળકાટ [લિયસ' (અ.ક.ઠા.)

**જ્યોતિ-બીજ** ન. [સં. ज्योतिर्बीज] મૂળ એકમ, 'ન્યુક્-

**જ્યોતિર્ગણ** પું. [સં. ज्योतिस् + गण, સંધિથી] આકાશી તેજસ્વી તારા ગ્રહો વગેરેનો સમૂહ

**જ્યોતિર્ગણિત** ન. [સં. ज्योतिस् + गणित, સંધિથી] આકાશીય તેજસ્વી નક્ષત્રો ગ્રહો વગેરેનું ગણિત. (ગ.)

**જ્યોતિર્ધર** વિ., પું. [સં. ज्योतिस् + धर, સંધિથી] તેજને ધારણ કરનાર. (૨) મશાલચી. (૩) હાથમાં બૅટરીવાળો, 'ટૉર્ચ-બેરર' (ક.મા.) (૪) (લા.) જ્ઞાન તેમજ વિદ્યારૂપી તેજનો ધારક, મોટો વિદ્વાન [ઝળહળતું, તેજોમય

**જ્યોતિર્મય** વિ. [સં. ज्योतिस् + मय, સંધિથી] પ્રકાશથી પૂર્ણ,

**જ્યોતિર્મંડલ(-ળ)** (-મણ્ડલ,-ળ) ન. [સં. ज्योतिस्+मण्डल, સંધિથી] તારાઓનો સમૂહ, ગ્રહમાળા, સૂર્યમંડળ, નક્ષત્રમંડળ

**જ્યોતિર્માર્ગ** પું. [સં. ज्योतिस् + मार्ग, સંધિથી] આકાશ

**જ્યોતિર્લિંગ** (-લિઙ્ગ) ન. [સં. ज्योतिस् + लिङ्ग, સંધિથી] મહાદેવ-શિવ-રુદ્રનું ભારતવર્ષનાં મુખ્ય બાર શિવ મંદિરોમાંનું તે તે લિંગ

**જ્યોતિર્વિજ્ઞાન** ન. [સં. ज्योतिस् + विज्ञान, સંધિથી] આકાશી પદાર્થોનું શાસ્ત્ર, ખગોળશાસ્ત્ર, 'ઍસ્ટ્રૉનોમી'

**જ્યોતિર્વિદ** પું. [સં. ज्योतिस् + विद्, સંધિથી] જ્યોતિષી, જોશી, 'ઍસ્ટ્રોલૉજર' [મંડલ.'

**જ્યોતિશ્ચક્ર** ન. [સં. ज्योतिस् + चक्र, સંધિથી] જુઓ 'જ્યોતિ-

**જ્યોતિશ્શાસ્ત્ર** ન. [સં. ज्योतिस् + शास्त्र, સંધિથી] આકાશી નક્ષત્રો ગ્રહો સૂર્ય-ચંદ્રને લગતું શાસ્ત્ર, ખગોળશાસ્ત્ર, 'ઍસ્ટ્રૉનોમી'. (૨) જ્યોતિષનું ફળાદેશ-શાસ્ત્ર, 'ઍસ્ટ્રૉલૉજી'

**જ્યોતિષ** ન. [સં. ज्यौतिष] ૰વિદ્યા સ્ત્રી. [ + સં.], ૰શાસ્ત્ર ન. [ + સં.] જુઓ 'જ્યોતિઃશાસ્ત્ર.'

**જ્યોતિષિક, જ્યોતિષી** પું. [સં.] જ્યોતિષ-વિદ્યાનો વિદ્વાન જોશી, જ્યોતિર્વિદ [લગતો એક યજ્ઞ

**જ્યોતિષ્ટોમ** પું. [સં. ज्योतिस् + स्तोम, સંધિથી] સોમના રસને

**જ્યોતિષ્પથ** પું. [સં. ज्योतिस् + સમાસમાં पथ, સંધિથી] જુઓ 'જ્યોતિર્માર્ગ.'

**જ્યોતિષ્પુંજ** (-ષ્પુઞ્જ) પું. [સં. ज्योतिस् + पुञ्ज, સંધિથી] તારાઓનો સમૂહ. (૨) આકાશગંગા [તેજોમય

**જ્યોતિષ્માન** વિ. [સં. ज्योतिष्मान्, પું.] પ્રકાશતું, ઝળહળતું,

**જ્યોતિઃપુંજ** (-પુઞ્જ) પું. [સં. ज्योतिस् + पुञ्ज, વૈકલ્પિક સંધિ] જુઓ 'જ્યોતિષ્પુંજ,' 'નેબ્યુલા' (અ.ક.ઠા.)

**જ્યોતિઃશાસ્ત્ર** ન. [સં. ज्योतिस् + शास्त्र, સંધિથી] જુઓ 'જ્યોતિશ્શાસ્ત્ર.'

**જ્યોતિઃસ્વરૂપ** ન. [સં. ज्योतिस् + स्वरूप, સંધિથી] તેજોમય રૂપ

**જ્યોત્સ્ના, -ત્સ્નિકા** સ્ત્રી. [સં.] ચંદ્રનો પથરાયેલો પ્રકાશ, ચંદ્રિકા, કૌમુદી, ચાંદની

**જ્યૌતિષિક** પું. [સં.] જુઓ 'જ્યોતિષિક.'

**જ્વર** પું. [સં.] તાવ [ઉતારનારું

**જ્વર-ઘ્ન, -નાશક** વિ. [સં.] તાવનો નાશ કરનારું, તાવ

**જ્વર-પ્રકોપ** પું. [સં.] ઉચ્ચ માત્રાએ આવતો તાવ

**જ્વર-ભ્રમ** પું. [સં.] અતિ તાવને કારણે થતો બકબકાટ, સંનિપાત

**જ્વર-મુક્તિ** સ્ત્રી. [સં.] તાવનો તદ્દન ઉતાર [બળતરા

**જ્વરાગ્નિ** પું. [સં. ज्वर + अग्नि] તાવને કારણે પેટમાં થતી

**જ્વરાતિ(-તી)સાર** પું. [સં. ज्वर + अति(-ती)-सार] તાવમાંથી થયેલો ઝાડાનો રોગ, તાવ સાથેનો ઝાડાનો રોગ

**જ્વરાર્ત** વિ. [સં. ज्वर + आर्त] તાવથી મૂંઝાઈ ગયેલું, તાવથી પીડા પામેલું

**જ્વરાંકુશ** (જ્વરાઙ્કુશ) પું., ન. [સં. ज्वर + अङ्कुश પું.] (લા.) એ નામની તાવની એક દવા

**જ્વરાંતક** (જ્વરાન્તક) વિ., પું. [સં. ज्वर + अन्तक પું.] તાવને દૂર કરનારું ઔષધ. (૨) ગરમાળો [તાવની ઝળકી

**જ્વરાંશ** (જ્વરાંશ) પું. [સં. ज्वर + अंश] તાવની અસર,

**જ્વરિત** વિ. [સં.] તાવવાળું [તાવ લાવનારું

**જ્વરોત્પાદક** વિ. [સં. ज्वर + उत्पादक] તાવ ઉત્પન્ન કરનારું,

**જ્વલન¹** ન. [સં.] શરીરમાં થતી બળતરા, જલન

**જ્વલન²** પું. [સં.] અગ્નિ

**જ્વલંત** (જ્વલન્ત) [સં. ज्वलत्-ज्वलन् વર્ત. કૃ. > પ્રા. °ंत વર્ત. કૃ. નો વિકસેલો પ્ર.] (લા.) તેજસ્વી, ઝળહળતું, પ્રકાશમાન. (૨) નજરે દેખાતું, તદ્દન ખુલ્લું, સ્પષ્ટ, ઉઘાડું. (૩) પ્રબળ, 'રિસાઉન્ડિંગ'

**જ્વલિત** વિ. [સં.] સળગી ઊઠેલું. (૨) (લા.) પ્રકાશિત

**જ્વાલા(-ળા)** સ્ત્રી. [સં.] અગ્નિની ઝાળ, મોટી શિખા, ભડકો

**જ્વાલા(-ળા)ગ્નિ** પું. [સં. ज्वाला + अग्नि] ઝાળથી પ્રસરેલી આગ

**જ્વાલા(-ળા)-ગ્રાહી** વિ. [સં., પું.] અગ્નિના સ્પર્શથી તરત સળગી ઊઠે તેવું, અગ્નિ-ચુંબક, 'ઇન્ફ્લેમેબલ,' 'કૉમ્બસ્ટિબલ'

**જ્વાલા(-ળા)-માલી** વિ., પું. [સં.] (ઝાળની માળાવાળો) અગ્નિ. (સંજ્ઞા.) (૨) મહાદેવ, રુદ્ર (સંજ્ઞા.) [બાકોરું

**જ્વાલા(-ળા)-મુખ** ન. [સં.] જ્વાળામુખી પર્વતનું ઉપરનું

**જ્વાલા(-ળા)મુખી** વિ., પું. [સં.] જેના મુખમાંથી પૃથ્વીના પેટાળનો અગ્નિ અને ખદખદતો રસ નીકળે તેવો પર્વત



બ્રાહ્મી　　　　નાગરી　　　　ગુજરાતી

**ઝ** પું. [સં.] ભારત-આર્ય વર્ણમાળાનો તાલવ્ય ઘોષ મહાપ્રાણ વ્યંજન
**ઝકઝોળ¹** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [અનુ.] આનંદની રેલમછેલ
**ઝકઝોળ²** વિ. [અનુ.] ઝાકમઝોળ. (૨) મશગૂલ
**ઝકઝોળવું** અ. ક્રિ. [અનુ.] રેલમછેલ કરવી. (૨) આનંદ કરવો. **ઝકઝોળાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝકઝોળાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઝકઝોળાવવું, ઝકઝોળાવું** જુઓ 'ઝકઝોળવું'માં.
**ઝકલાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] અચકાવું, ખંચાવું, ખમચાવું. **ઝકલાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઝ-કાર** પું. [સં.] 'ઝ' વ્યંજન. (૨) 'ઝ' ઉચ્ચારણ
**ઝકારાંત** (ઝકારાન્ત) વિ. [+સં. अन्त] 'ઝ' વ્યંજન જેને છેડે છે તેવું
**ઝકાળો** પું. [રવા.] મોટો પ્રવાહ
**ઝકુમાવવું, ઝકુમાવું** જુઓ 'ઝકૂમવું'માં.
**ઝકુલાવવું, ઝકુલાવું** જુઓ 'ઝકૂલવું'માં.
**ઝકૂમવું** અ. ક્રિ. [અનુ.] ઝકૂંબવું, નીચે લચી પડવું, વરસાદનાં વાદળાંની આકાશમાં ઘટા જામવી, ઘઘૂંબવું. **ઝકુમાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝકુમાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઝકૂલવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ઝબોળવું. **ઝકુલાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઝકુલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઝકૂડ** પું. [રવા.] ધમાલ, શોરબકોર [એમ
**ઝકૂંબ, ૦ઝૈયાં** ક્રિ. વિ. [રવા.] મૃદંગનો અવાજ થાય
**ઝકૂંબવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઝકૂમવું.'] જુઓ 'ઝકૂમવું.' **ઝકૂંબાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝકૂંબાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઝકૂંબાવવું, ઝકૂંબાવું** જુઓ 'ઝકૂંબવું'માં.
**ઝકૂંબો** પું. [જુઓ 'ઝકૂંબવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઝકૂંબવું એ, વાદળાંઓનું પ્રબળ ચડી આવવું એ
**ઝકોર¹** (-રય) સ્ત્રી. [રવા.] પવનમાં ફરફરવું એ, પવનની લહેર, પવનનો કોમળ ઝપાટો. (૨) (લા.) મોજમઝા, આનંદ [ગાડલી
**ઝકોર²** ન. [રવા.] ગાડું. (૨) સપ્તર્ષિના તારાઓનું ઝૂમખું,
**ઝકોરું** ન. [રવા.] પવનનો કોમળ ઝપાટો, લહેર, ઝકોર. (૨) (લા.) ઝોકું
**ઝકોળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] જુઓ 'ઝકોર.'
**ઝકોળવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ઝબોળવું, બોળવું. **ઝકોળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઝકોળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઝકોળાવવું, ઝકોળાવું** જુઓ 'ઝકોળવું'માં.
**ઝકોળું** ન. [જુઓ 'ઝકોળવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] ઝબોળો, ડૂબકું. (૨) ઝોકું. (૩) પાણીનું છબછબિયું. (૪) મોજું
**ઝક્કી** સ્ત્રી. એ નામનું એક પક્ષી
**ઝખ** ન., સ્ત્રી. [સં. झष, તત્સમ, પું.] માછલું. (માત્ર 'ઝખ મારવી' એ રૂ. પ્ર. પૂરતો જ ઉપયોગમાં.) [**૰ મારવી** (રૂ. પ્ર.) વાંકા રહીને ઠેકાણે આવવું. (૨) પસ્તાવું. (૩) નકામો સમય જવા દેવો] [હોય એમ
**ઝગ-ઝ(-મ)ગ** ક્રિ. વિ. [અનુ.] ખૂબ જ તેજ મારતું
**ઝગ-ઝ(-મ)ગવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઝગ-ઝ(-મ)ગ' -ના. ધા.] પ્રકાશ વેરવો, પ્રકાશિત રહેવું. **ઝગ-ઝ(-મ)ગાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝગ-ઝ(-મ)ગાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઝગ-ઝ(-મ)ગાટ** પું. [જુઓ 'ઝગ-ઝ(-મ-)ગવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ઝગમગવું એ, ચળકાટ પથરાવો એ, તેજની ભભક
**ઝગ-ઝગારો** પું. [જુઓ 'ઝગ-ઝગવું' + ગુ. 'આરો' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ઝગ-ઝગાટ.' [ગવું'માં.
**ઝગ-ઝ(-મ)ગાવવું, ઝગ-ઝ(-મ)ગાવું** જુઓ 'ઝગ-ઝ(મ-)ગ-
**ઝગ-ઝગિત** વિ. [જુઓ 'ઝગ-ઝગવું' + સં. इत કૃ. પ્ર.] ઝગઝગતું, પ્રકાશિત, ચળકતું, ચકચકિત
**ઝગ-ઝ(-મ)ગિયું** વિ., ન. [જુઓ 'ઝગ-ઝ(-મ)ગવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] એ નામથી જાણીતું ચળકાટવાળું એક કાપડ
**ઝગ-ઝોળ** વિ. [અનુ.] પ્રકાશિત. (૨) (લા.) આશ્ચર્ય પામેલું, નવાઈ પામેલું
**ઝગ(-ઘ)ડવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઝગ(-ઘ)ડો,'-ના. ધા.] કજિયો કરવો, ટંટો કરવો, કંકાસ કરવો. **ઝગ(-ઘ)ડાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝગ(-ઘ)ડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઝગ(-ઘ)ડા-ખોર** વિ. [જુઓ 'ઝગ(-ઘ)ડો' + ફા. પ્રત્યય.] ઝગડો કરનારું, વઢકણું, બાવકણું, લડકણું
**ઝગ(-ઘ)ડા-ચોથ** (-ચોથ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝગ(-ઘ)ડો' + 'ચોથ.'] (લા.) ઝઘડા કરનારી સ્ત્રી, વઢકણી સ્ત્રી
**ઝગ(-ઘ)ડા-ઝગ(-ઘ)ડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝગ(-ઘ)ડવું'-દ્વિર્ભાવ+ ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] ખૂબ ઝઘડો
**ઝગ(-ઘ)ડાવવું, ઝગ(-ઘ)ડાવું** જુઓ 'ઝગ(-ઘ)ડવું'માં.
**ઝગ(-ઘ)ડાળુ** વિ. [જુઓ 'ઝગ(-ઘ)ડો' + ગુ. 'આળુ' ત.પ્ર.] જુઓ 'ઝગડા-ખોર.'
**ઝગ(-ઘ)ડો** પું. [દે.પ્રા. झगडअ-] ઝગડવાની ક્રિયા, ટંટો, કજિયો, કંકાસ, વઢવાડ. (૨) બોલાચાલી. (૩) મારામારી, લડાઈ, વિગ્રહ
**ઝગ(-ઘ)ડાવવું, ઝગ(-ઘ)ડાવું** જુઓ 'ઝગ(-ઘ)ડવું'માં.
**ઝગ-મગ** જુઓ 'ઝગ-ઝગ.'
**ઝગ-મગવું** જુઓ 'ઝગ-ઝગવું.'
**ઝગમગાટ** જુઓ 'ઝગ-ઝગાટ.'
**ઝગ-મગાવવું, ઝગ-મગાવું** જુઓ 'ઝગ-ઝગવું'માં.
**ઝગ-મગિયું** જુઓ 'ઝગ-ઝગિયું.'
**ઝગ(-ઘ)ર** વિ. [રવા.] વેરાન, ઉજ્જડ, નિર્જન
**ઝગરણ** ન. ઝગડો, ટંટો, કજિયો
**ઝગવું** અ. ક્રિ. [અનુ.] ઝગઝગવું, પ્રકાશના ઝબકારા કરવા. (૨) દીપવું, શોભવું. **ઝગાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝગાવવું** પ્રે,સ.ક્રિ
**ઝગારો** પું. [જુઓ 'ઝગવું' + ગુ. 'આરો' કૃ. પ્ર.] ઝગઝગાટ, ચળકાટ. [**-રે જવું** (રૂ. પ્ર.) ઝગમગવું]

ઝગાવવું, ઝગાવું જુઓ 'ઝગવું'માં.
ઝગ્ગર વિ. નબળા બાંધાનું
ઝગ્ઘ(-ગ્ઘ)ર વિ. કચડાયેલું, છૂંદાયેલું. (૨) જડ
ઝઘડવું જુઓ 'ઝગડવું.' ઝઘડાવું ભાવે., ક્રિ. ઝઘડાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
ઝઘડા-ખોર જુઓ 'ઝગડા-ખોર.'
ઝઘડા-ચોથ (-ચોથ્ય) જુઓ 'ઝગડા-ચોથ.'
ઝઘડા-ઝઘડી જુઓ 'ઝગડા-ઝગડી.'
ઝઘડાવવું, ઝઘડાવું જુઓ 'ઝગ(-ઘ)ડવું'માં.
ઝઘડાળુ જુઓ 'ઝગડાળુ.'
ઝઘડો જુઓ 'ઝગડો.'
ઝઘર જુઓ 'જગ્ઘર.'
ઝઘ્ઘર જુઓ 'જગ્ઘર.'
ઝજ્જી(-ઝ્ઝી) સ્ત્રી. ફૂટેલી કોડી. (૨) (લા.) દલાલીનું ધન
ઝઝકલું(-ળું) ન. [અનુ.] સવાર-સાંઝની સંધ્યાનો પ્રકાશ, ઝળઝળું
ઝઝકવું અ. ક્રિ. [રવા.] અચકાવું, ખેંચાવું, ઝકલાવું. ઝઝકાવું ભાવે., ક્રિ. ઝઝકાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
ઝઝકળું જુઓ 'ઝઝકલું.'
ઝઝકાવવું, ઝઝકાવું જુઓ 'ઝઝકવું'માં.
ઝઝડાવડા(-રા)વવું, ઝઝડાવાવું જુઓ 'ઝઝડાવવું'માં.
ઝઝડાવરા(-ડા)વવું જુઓ 'ઝઝડાવવું'માં.
ઝઝડાવવું સ. ક્રિ. [રવા.] સખત ઠપકો આપવો, ધડધડાવવું, ધધલાવવું. ઝઝડાવાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઝઝડાવડા-(-રા)વવું પ્રે., સ ક્રિ. [પ્રે., સ.ક્રિ.
ઝઝણવું જુઓ 'ઝણઝણવું.' ઝઝણાવું ભાવે., ક્રિ. ઝઝણાવવું
ઝઝણાટ પું. જુઓ 'ઝણઝણાટ.'
ઝઝણાવવું, ઝઝણાવું જુઓ 'ઝઝણવું'માં.
ઝઝણી જુઓ 'ઝણઝણી.'
ઝઝળાટ જુઓ 'ઝળઝળાટ.'
ઝઝુમાવવું, ઝઝુમાવું જુઓ 'ઝઝૂમવું'માં.
ઝઝૂમવું અ. ક્રિ. [રવા.] ઉપર લચી પડવું, ઝૂમવું. (૨) (લા.) જોર કર્યા કરવું. ઝઝુમાવું ભાવે., ક્રિ. ઝઝુમાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
ઝઝ્ઝી જુઓ 'ઝજ્જી.'
ઝઝ્ઝો પું. [સં. झ-] 'ઝ' વ્યંજન. (૨) 'ઝ' ઉચ્ચારણ
ઝટ ક્રિ. વિ. [સં. झटिति] જલદી, એકદમ, તરત. [૦ કરીને, ૦ દઈને, ૦ દેતાંકને, ૦ દેતુંકને, ૦ લઈને, ૦ લેતાંકને, ૦ લેતુંકને (રૂ. પ્ર.) જલદી]
ઝટક (-કચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝટકવું.'] ઝટકો, આંચકો. (૨) (લા.) ત્વરા, ઝડપ. (૩) કુસ્તીનો એ નામનો એક દાવ. [૦ મારવી (રૂ. પ્ર.) આંચકી લેવું]
ઝટકવું સ. ક્રિ. [રવા.] આંચકો મારવો. ઝટકાવું¹ કર્મણિ., ક્રિ. ઝટકાવવું¹ પ્રે., સ. ક્રિ.
ઝટકામણ ન. [જુઓ 'ઝાટકવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] ઝાટકવાની ક્રિયા. (૨) ઝાટકતાં પડતો કચરો. (૩) ઝાટકવાનું મહેનતાણું
ઝટકામણી સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝાટકવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ઝટકામણ(૧)(૩).'
ઝટકાવવું,¹ ઝટકાવું¹ જુઓ 'ઝટકવું'માં.
ઝટ(-ડ)કાવવું², ઝટ(-ડ)કાવું² જુઓ 'ઝાટકવું'માં.
ઝટકી સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝટકવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] આંચકવાની ઝડપી ક્રિયા, ઝડપથી આંચકી લેવું એ. (૨) ઝડપથી ખેંચવાનો ઝટકો
ઝટકો પું. [જુઓ 'ઝટકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] આંચકો, જોરથી ખેંચવું એ. (૨) હથિયારના ઝડપી ઘાથી કરવામાં આવતો જખમ. (૩) (લા.) મનમાં એકાએક લાગેલું દુઃખ. [-કા ખાવા (રૂ.પ્ર.) ઘા સહન કરવા. -કા પડવા (રૂ. પ્ર.) મોટી હાનિ થવી. -કાના બોલ (રૂ.પ્ર.) આકરી વાણી, મર્મવેધી વાણી. -કા મારવા (રૂ.પ્ર.) સખત મહેણાં-ટોણાં કહેવાં. -કો મારવો (રૂ.પ્ર.) હથિયારથી જખમ કરવું. (૨) દૂભવવું] [ક્રિ. ઝટકોડાવવું પ્રે.,સ.ક્રિ.
ઝટકોડવું સ.ક્રિ. [રવા.] જુઓ 'ઝાટકવું.' ઝટકોડાવું કર્મણિ.,
ઝટકોડાવવું, ઝટકોડાવું જુઓ 'ઝટકોડવું'માં.
ઝટ-પટ ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઝટ,'–દ્વિર્ભાવ.] ઝટ ઝટ, એકદમ જલદી, તાકીદે
ઝટપટી સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝટ-પટ' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] (લા.) જોશમાં આવીને કરાતી તકરાર, બોલાચાલી [એક રીત
ઝટરકી સ્ત્રી. [રવા.] ચોપાટની રમતમાં દાણિયા નાખવાની
ઝ(-ઝં)ટવું સ.ક્રિ. [રવા.] ઝડપ મારી ખૂંચવી લેવું, ઝૂંટવું, આંચકી લેવું. ઝ(-ઝં)ટાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઝ(-ઝં)ટાવવું પ્રે.,સ.ક્રિ. [લેવાનો ધંધો કરનાર આદમી
ઝ(-ઝં)ટવો પું. [જુઓ 'ઝ(-ઝં)ટવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] ઝૂંટવી
ઝટા-ઝટ ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઝટ,'-દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ઝટ-પટ.'
ઝટાઝ(-પ)ટી સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝટ-પટ' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] (લા.) ઝડપથી કરાતી તકરાર, બોલાચાલી, જિભાજોડી
ઝ(-ઝં)ટાવવું, ઝ(-ઝં)ટાવું જુઓ 'ઝ(-ઝં)ટવું'માં.
ઝટેરવું સ.ક્રિ. [રવા.] સખત ઠપકો આપવો, ઊધડું લેવું, ખખડાવવું. ઝટેરાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઝટેરાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.
ઝટેરાવવું, ઝટેરાવું જુઓ 'ઝટેરવું'માં.
ઝટો-ઝટ ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઝટ,'—દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ઝટપટ.'
ઝડ¹ સ્ત્રી. પદ્યમાં સ્વર-વ્યંજનોના આવર્તનવાળી માંડણી, અનુપ્રાસ. (કાવ્ય.)
ઝડ² સ્ત્રી. રઢ, લગની. (૨) (લા.) લૂંટ
ઝડકવું સ.ક્રિ. [રવા.] તિરસ્કારવું. ઝડકાવું² કર્મણિ., ક્રિ. ઝડકાવવું² પ્રે., સ.ક્રિ. [તિરસ્કાર. (૨) ખેંચતાણ
ઝડકાઝડકી સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝડકવું,'–દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.]
ઝડકામણ જુઓ 'ઝટકામણ.'
ઝડકામણી જુઓ 'ઝટકામણી.' [-'ઝટકવું.'
ઝડકાવવું,¹ ઝડકાવું¹ જુઓ 'ઝાટકવું'માં અને 'ઝટકાવવું'
ઝડકાવવું,² ઝડકાવું² જુઓ 'ઝડકવું'માં. [(૨) ઠપકો
ઝડકી સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝડકવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] તિરસ્કાર.
ઝ(૦ર)ડકું ન. [જુઓ 'ઝરડું' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] છાસ કરી રહ્યા પછી ધીમે હાથે રવાઈ ફેરવવાનો અવાજ
ઝ(૦ર)ડકો પું. [જુઓ 'ઝ(૦ર)ડકું' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ઝ(૦ર)ડકું.' (૨) કપડામાં વચ્ચે થઈ જતો નાનો

ચીરો. [૦ ભરવો (રૂ.પ્ર.) ઝરડકો સીવી લેવો]

**ઝડઝડાટ** પું. [જુઓ 'ઝડઝડાવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] ઠપકો મળવાનો ભય, ફડફડાટ

**ઝડઝડાવવું** જુઓ 'ઝડઝડાવું'માં.

**ઝડઝડાવું** અ.ક્રિ. [રવા.] ઠપકો ખાવો. **ઝડઝડાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.

**ઝડ-ઝમક** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝડ' + 'ઝમક.'] જુઓ 'ઝડ.[1]'

**ઝડતી** સ્ત્રી. ચોરાયેલી કે છુપાવેલી વસ્તુઓની પાકી જાંચ, પોલીસ દ્વારા કરવામાં આવતી વ્યક્તિ કે સ્થાનની બારીક તપાસ. [૦ લઈ ના(-નાં)ખવી (રૂ.પ્ર.) સખત ધમકાવવું. ૦ લેવી (રૂ.પ્ર.) જાંચ કરવી]

**ઝડપ** સ્ત્રી. [દે.પ્રા. झडप्प] ત્વરા, ઉતાવળ. (૨) ગતિ, વેગ. (૩) ઝપટ. [૦ મારવી (રૂ.પ્ર.) કૂદકો મારીને પકડી પાડવું]

**ઝડપક** પું. ઝપાટો

**ઝડપ-ભેર** (-રય) ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઝડપ' + 'ભરવું.'] એકદમ ઝડપથી, સપાટા-બંધ [ની ક્રિયા

**ઝડપલું** ન. [જુઓ 'ઝડપવું' + ગુ. 'લું' કૃ.પ્ર.] ઝૂંટ મારવા-

**ઝડપવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ઝડપ,'–ના. ધા.] એકદમ અધ્ધરથી પકડી લેવું, ઝૂંટવી લેવું, છીનવી લેવું (૨) નજરમાં લેવું. **ઝડપાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઝડપાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝડપા-ઝડપી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝડપવું,'–દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] આંચકા-આંચકી, ઝૂંટાઝૂંટ

**ઝડપાવવું, ઝડપાવું** જુઓ 'ઝડપવું'માં.

**ઝડપી** વિ. [જુઓ 'ઝડપ' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઝડપવાળું, વેગીલું

**ઝડપું** ન. [જુઓ 'ઝડપવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] ઝપાટો

**ઝડપો** પું. જુઓ 'હડકો.'

**ઝડ-બોરડી** સ્ત્રી. નાની બોરડીની એક જાત

**ઝડ-વ-ઝડ** પું. સૂર્યાસ્ત પછીનો પદાર્થો દેખાય–ન દેખાય એવો સમય. (૨) ક્રિ. વિ. ઝગઝળાં થયાં હોય એમ

**ઝડસ્તું** વિ. ઝગઝગાટ મારતું, ચળકી ઊઠેલું

**ઝડાકો** પું. [રવા.] સપાટો, ઝપાટો. (૨) (લા.) વાદ-વિવાદ, દલીલબાજી. (૩) ભારે ઝઘડો

**ઝડાઝડી** સ્ત્રી. [રવા.] પ્રબળ બોલાચાલી, તડાતડ, ટપાટપી, ભારે તકરાર [(રૂ.પ્ર.) એકદમ]

**ઝડાફ** ક્રિ.વિ. [રવા.] એકદમ, ઝડપથી, ત્વરાથી. [૦ લઈ ને

**ઝડાફો, ઝડાસ** પું. [રવા.] ભડકો

**ઝડિયું** ન. [જુઓ 'ઝડી' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] વરસાદનું નાનું ઝાપટું. [-યાં પડવાં (રૂ.પ્ર.) કાંઈ લેવા પડાપડી થવી]

**ઝડી** સ્ત્રી. [દે.પ્રા.] વરસાદનું પ્રબળ ઝાપટું. [૦ પાડવી (રૂ. પ્ર.) એક પછી એક કાર્યક્રમો ચાલુ રાખવા. ૦ લાગવી (રૂ. પ્ર.) વરસાદનું સતત વરસવું. ૦ વરસવી (રૂ.પ્ર.) સખત ઠપકો અપાવો]

**ઝડુકાવવું, ઝડુકાવું** જુઓ 'ઝડૂકવું'માં.

**ઝડૂક** ન. નદીનું કોતર

**ઝડૂકવું** સ.ક્રિ. [રવા.] (છાસનું) ઝરડવું, ઝરડકો લેવો. **ઝડુકાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઝડુકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝડો** પું. ફૂલનો ગજરો [છાંટ

**ઝ(-ઝે)ણ[1]** (-ણ્ય) સ્ત્રી. ઝીણી રજ. (૨) વરસાદની બારીક

**ઝણ[2]** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] ઝીણો રણકાર, હળવો ઝણઝણાટ

**ઝણકવું** અ.ક્રિ. [રવા.] 'ઝણ ઝણ' એવો અવાજ કરવો. (૨) (લા.) ક્રોધમાં આવી તાડૂકી ઊઠવું. **ઝણકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝણકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. (૨) ધમકાવવું [અવાજ

**ઝણકાર** પું. [સં. झणत्कार > પ્રા. झणक्कार] 'ઝણ ઝણ' એવો

**ઝણકારવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઝણકાર,'–ના.ધા.] ઝણકાર કરવો. (૨) (લા.) આનંદથી ગાવું [જુઓ 'ઝણકાર.'

**ઝણકારો** પું. [જુઓ 'ઝણકાર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.]

**ઝણકાવવું, ઝણકાવું** જુઓ 'ઝણકવું'માં.

**ઝણકો** પું. [રવા.] 'ઝણ ઝણ' એવો અવાજ, ઝણકારો. (૨) (લા.) પ્રત્યુત્તર, જવાબ

**ઝણઝણ** પું. (ઝણ્ય-ઝણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝણઝણવું.'] 'ઝણ ઝણ' એવો ઝીણો અવાજ. (૨) તીખું વગેરે ખાવાથી શરીરમાં આવતી ઝણઝણાટી

**ઝણઝણકાર** પું. [જુઓ 'ઝણકાર,'-પહેલી બે શ્રુતિઓનો દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ઝણકાર.'

**ઝણઝણવું** અ.ક્રિ. [સં. झण-झण् > પ્રા. झण-झण તત્સમ] 'ઝણ ઝણ' એવો અવાજ કરવો. (૨) શરીરમાં ખાલી ચડતાં ઝણઝણી અનુભવવી. **ઝણઝણાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝણઝણાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. [–'આટી' કૃ.પ્ર.] ઝણઝણવું એ

**ઝણઝણાટ** પું., **-ટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝણઝણવું' + ગુ. 'આટ'

**ઝણઝણાવવું, ઝણઝણાવું** જુઓ 'ઝણઝણવું'માં.

**ઝણઝણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝણઝણવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ઝણઝણાટ.' (૨) (લા.) રીસ, ક્રોધ

**ઝણણ, ૦ણણ, ૦ણણણ** ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ઝણ ઝણ' એવો અવાજ થાય એમ

**ઝણ(-ણે)ણવું** અ.ક્રિ. [રવા.] 'ઝણણ' એવો અવાજ કરવો. (૨) કંપારી અનુભવવી. **ઝણ(-ણે)ણાવું** ભાવે, ક્રિ. **ઝણ(-ણે)ણાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.

**ઝણ(-ણે)ણાટ** પું., **-ટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝણણવું' + ગુ. 'આટ'–'આટી' કૃ.પ્ર.] 'ઝણણ' એવો અવાજ

**ઝણ(-ણે)ણાવવું, ઝણ(-ણે)ણાવું** જુઓ 'ઝણ(-ણે)ણવું'માં.

**ઝણત્કાર** પું. [સં.] જુઓ 'ઝણકાર,–રો.' [પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝણેણવું** જુઓ 'ઝણણવું.' **ઝણેણાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝણેણાવવું**

**ઝણેણાટ** પું., -ટી સ્ત્રી. જુઓ 'ઝણણાટ,–ટી.'

**ઝણેણાવવું, ઝણેણાવું** જુઓ 'ઝણેણવું'—'ઝણણવું'માં.

**ઝનબ** પું. પૂંછડી. (૨) ખરતા તારાની પાછળનો તેજનો લિસોટો

**ઝનાખી** સ્ત્રી. [ફા.] સ્ત્રીનો સ્ત્રી સાથેનો સંભોગ

**ઝનૂન** ન. [અર. જુનૂન્] અવિચારી ગુસ્સો, આંધળો ક્રોધ

**ઝનૂની** વિ. [અર. જુનૂની] ઝનૂનથી ભરેલું

**ઝપ[1]** પું. [જૂ. ગુ.] દસ માત્રાનો એ નામનો સંગીતનો એક તાલ, ચર્ચરી તાલ. (સંગીત.)

**ઝપ[2], ૦ ઝપ** ક્રિ. વિ. [રવા.] ટપ દઈને, તરત, એકાએક

**ઝપ(-પે)ટ** સ્ત્રી. [રવા.] ઝડપી લેવાની ક્રિયા. (૨) અડફટ. (૩) ઝપાટો, ઉતાવળ. [૦ મારવી (રૂ. પ્ર.) તરાપ મારવી

**ઝપટ-પંખો** (-પંખો) પું. [+ જુઓ 'પંખો.'] લાંબી દાંડી-વાળો પંખો

**ઝપ(-પે)ટવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઝપ(-પે)ટ,' – ના. ધા.] ઝડપી લેવું. (૨) અડફટમાં લેવું. (૩) ઉતાવળ કરવી. (૪)

મૂઠ મારવી (માંત્રિક). ઝપ-(-પે)ટાવું કર્મણિ, ક્રિ. ઝપ-(-પે)ટા-વવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઝપટા-ઝપટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝપટવું,'-દ્વિર્ભાવ+ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] પ્રબળ રીતે ઝપટમાં લેવું. (૨) (લા.) મરામારી

**ઝપટાવવું, ઝપટાવું** જુઓ 'ઝપટવું'માં.

**ઝપ-તાલ** પું. [જુઓ 'ઝપ'+'તાલ.'] જુઓ 'ઝપ.[૧]'

**ઝપં-ઝપા** (ઝપમ્-), **ઝપાઝપ,(-પ્ય-)-પી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝપ,[૨]' દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] સામસામે થતી અથડામણ. (૨) હથિયારોની સામસામેની લડાઈ. (૩) કાપાકાપી, કતલ

**ઝપાટવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઝપાટો,' – ના. ધા.] ઝપાટામાં લેવું. (૨) ઝપાટો કરવો. (૩) ઠાંસીને ખાવું

**ઝપાટા-બંધ** (-બન્ધ) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઝપાટો'+ ફા. 'બન્દ્.'] **ઝપાટા-ભેર** (-રય) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઝપાટો' + 'ભરવું.'] પ્રબળ ઝડપથી, સપાટા-બંધ, વેગપૂર્વક, સડસડાટ

**ઝપાટો** પું. [રવા.] ઝડપ, સપાટો, વેગ. (૨) અડફટ. [**-ટામાં લેવું** (રૂ.પ્ર.) સકંજામાં લેવું. (૨) ધમકાવવું. ○ **કાઢી ના(-નાં)ખવો** (રૂ. પ્ર.) ધમકાવવું. (૨) સખત માર મારવો. ○ **દેવો,** ○ **મારવો** (રૂ. પ્ર.) ઉતાવળ કરવી]

**ઝપિયા** સ્ત્રી. કંઠમાં પહેરવામાં આવતી એક માળા

**ઝપેટ** જુઓ 'ઝપટ.' [પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઝપેટવું** જુઓ 'ઝપટવું.' ઝપેટાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઝપેટાવવું

**ઝપેટાવવું, ઝપેટાવું** જુઓ 'ઝપેટવું-'ઝપટવું'માં.

**ઝપેટો** પું. [જુઓ 'ઝપેટ' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ઝપટ.' [ઝમ, ટપોટપ, ઝડપથી

**ઝપોઝપ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઝપ,[૨]'-દ્વિર્ભાવ.] તરત-જ, એક-

**ઝફાવવું, ઝફાવું** જુઓ 'ઝાફવું'માં.

**ઝફેર** ન. જુદા જુદા રંગનું ઊન

**ઝબ** ક્રિ. વિ. [રવા.] જુઓ 'ઝપ.[૨]' [○ **દઈને,** ○ **દેતુંક,** ○ **લઈને** (રૂ. પ્ર.) ઝડપથી] [ચમકારો

**ઝબક[૧]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝબકવું.'] ઝબકારો, પ્રકાશનો ક્ષણિક

**ઝબક[૨]** ક્રિ. વિ. [રવા.] જુઓ 'ઝબ'-'ઝપ.[૨]'

**ઝબક-ડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝબકવું' + ગુ. 'ડી' કૃ. પ્ર.], **-દીવડો** પું. [+ જુઓ 'દીવડો.'] ભૂતપ્રેતના ઉતાર તરીકે ચાર રસ્તા મળતા હોય તે સ્થાને મુકાતો દીવો

**ઝબકવું** અ. ક્રિ. [અનુ.] પ્રકાશની રેખા ચમકી જવી, ઝબૂકવું. (૨) (લા.) આશ્ચર્ય કે ભયથી ચમકાટ અનુભવવો, ચોંકવું. ઝબકાવું ભાવે., ક્રિ. ઝબકારાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઝબકાર** પું. [જુઓ 'ઝબકવું' + ગુ. 'આર' કૃ. પ્ર.] ઝબકારો

**ઝબકારવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઝબકાર,' –ના. ધા.] ઝબકારો કરવો, પ્રકાશની રેખા નાખવી [જુઓ 'ઝબકાર.'

**ઝબકારો** પું. [જુઓ 'ઝબકાર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**ઝબકાવવું, ઝબકાવું** જુઓ 'ઝબકવું'માં.

**ઝબકો** પું. [જુઓ 'ઝબકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ઝબકાર,-રો.' [વાની ક્રિયા

**ઝબકોળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝબકોળવું.'] ઝબોળ-

**ઝબકોળવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ઝબોળવું, બોળવું. ઝબકોળાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઝબકોળાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝબકોળાવવું, ઝબકોળાવું** જુઓ 'ઝબકોળવું'માં.

**ઝબકોળું** ન., **-ળો** પું. [જુઓ 'ઝબકોળવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] (પાણીમાં) ઝબોળવાની ક્રિયા

**ઝબલું** જુઓ 'ઝભલું.'

**ઝબવું** અ.ક્રિ. [અનુ.] જુઓ 'ઝબકવું.' ઝબાવું ભાવે, ક્રિ. ઝબાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝબાકો** પું. [અનુ.] જુઓ 'ઝબકાર,-રો.'

**ઝબા(-બ્બા, -ભ્ભા, -ભ્ભા)-નવીસ** જુઓ 'ઝભા-નવીસ.'

**ઝબાવવું, ઝબાવું** જુઓ 'ઝબવું'માં.

**ઝબુકાવવું, ઝબુકાવું** જુઓ 'ઝબૂકવું'માં.

**ઝબૂક** સ્ત્રી. [અનુ.], **-કણ** ન. [જુઓ 'ઝબૂકવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ઝબકાર,-રો.'

**ઝબૂકવું** અ.ક્રિ. [અનુ.] જુઓ 'ઝબૂકવું.' ઝબુકાવું ભાવે., ક્રિ. ઝબુકાવવું પ્રે.,સ.ક્રિ. ['ઝબકાર,-રો.'

**ઝબૂકો** પું. [જુઓ 'ઝબૂકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] જુઓ

**ઝબે,** ○**હ** સ્ત્રી. [અર. ઝબ્હ્] ધાર્મિક મર્યાદા પ્રમાણે ખોરાક માટે પશુની કતલ કરવી એ (ઇસ્લામી પ્રકારે)

**ઝબો[૧]** પું. ખેતરમાં પાણી ભરાઈ રહે તેવો ખાડો

**ઝબો[૨]** (-બ્બો, -ભ્ભો, -ભ્ભો) જુઓ 'ઝભો.'

**ઝબોઝબ** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઝબ,'-દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ઝપ.[૨]'

**ઝબોળવું** સ.ક્રિ. [રવા.] પલળે એમ બોળીને બહાર કાઢવું, ઝબકોળવું. ઝબોળાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઝબોળાવવું પ્રે.,સ.ક્રિ.

**ઝબોળાવવું, ઝબોળાવું** જુઓ 'ઝબોળવું'માં.

**ઝબોળિયું** ન. [જુઓ 'ઝબોળો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ઝબોળો.' (૨) ઝબોળા પ્રકારનું સ્નાન કરવું એ

**ઝબોળું** ન., **-ળો** પું. [જુઓ 'ઝબોળવું' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] જુઓ 'ઝબકોળું,-ળો.'

**ઝબ્બા(-બા, -ભ્ભા, -ભ્ભા)-નવીસ** જુઓ 'ઝભા-નવીસ.'

**ઝબ્બો(-બો, -ભ્ભો, -ભ્ભો)** જુઓ 'ઝભો.'

**ઝભકવું** અ.ક્રિ. [રવા.] ભડકવું. (૨) આનાકાની કરવી. ઝભકાવું ભાવે., ઝભકાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝભકાવવું, ઝભકાવું** જુઓ 'ઝભકવું'માં.

**ઝભ(-બ)લું** ન. [અર. જુબ્બહ્] બાળકનું નાનું પહેરણ

**ઝભા(-બા, -બ્બા,-ભ્ભા) -નવીસ** પું. [જુઓ 'ઝભો(-બો, -બ્બો, -ભ્ભો) + ફા.] રજવાડાં કે તવંગરોને ત્યાં રઈસના ઝભો ઉઠાવનાર સેવક

**ઝભાવવું, ઝભાવાવું** જુઓ 'ઝભાવું'માં.

**ઝભાવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'જબે,'-ના.ધા.] ઝબે થવું. (૨) (લા.) મરણતોલ ઘાયલ થવું. ઝભાવાવું ભાવે., ક્રિ. ઝભાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝભો** (-બો, -બ્બો, -બ્ભો, -ભ્ભો) પું. [અર. જુબ્બહ્] મોટું પહેરણ (પૂરી બાંયનું ઘૂંટણ લગભગ સુધી પહોંચતું, સાધુ-ફકીરનો પગની ઘૂંટી સુધી પહોંચતો હોય છે.). [○ **આપવો,** ○ **પહેરાવવો** (-પૅરાવવો) (રૂ.પ્ર.) પાનાંની રમતમાં સામાને હાવ આપવો]

**ઝભ્ભા(-બા, -બ્બા, -બ્ભા)-નવીસ** જુઓ 'ઝભા-નવીસ.'

**ઝભ્ભો (-બો, -બ્બો, -બ્બો)** જુઓ 'ઝભો.'

**ઝમ** ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ઝમ' એવા અવાજથી

**ઝમક** સ્ત્રી. [રવા., આ શબ્દને સં. यमक સાથે સંબંધ શક્ય.] સ્વરવ્યંજનોનાં પદ્યના ચરણમાંનાં ચોક્કસ પ્રકારનાં આવર્તન, અનુપ્રાસ. (કાવ્ય.). (૨) જુઓ 'ઝમકાર,-રો.'. (૩) ભભક. (૪) નખરાં સાથેની ચાલ

**ઝમક-ઝોલ(-ળ)** વિ. [જુઓ 'ઝમક' દ્વારા.] લાલિત્યવાળું, સુંદર. (૨) આનંદ આપનારું. (૩) (લા.) ચાલાક, ચપળ

**ઝમક-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] ઝમકવાળું

**ઝમકવું** અ.ક્રિ. [રવા.] ઝમકાર કરવો. (૨) ચમકવું, પ્રકાશ વેરવો. (૩) નખરાં કરતાં ચાલવું, ઝમક ઝમક અવાજ સાથે ચાલવું. **ઝમકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝમકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝમકાર** પું. [જુઓ 'ઝમ' + સં. कार.'] ઝમ ઝમ એવો મધુર અવાજ

**ઝમકારવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ઝમકાર',–ના. ધા.] ઝમકાર કરવો

**ઝમકારો** પું. [+ જુઓ 'ઝમકાર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ઝમકાર.'

**ઝમકાવવું, ઝમકાવું** જુઓ 'ઝમકવું'માં.

**ઝમકાળું** વિ. [જુઓ 'ઝમક' + ગુ. 'આળું' ત.પ્ર.] ઝમકવાળું. (૨) ઝમકારવાળું

**ઝમકુ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝમક' + ગુ. 'ઉ' ત.પ્ર.] (લા.) ગુજરાતી સ્ત્રીઓમાં પડતું એક નામ. (સંજ્ઞા.) [(૨) રણકો, ઠણકો

**ઝમકો** પું. [જુઓ 'ઝમકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] ઝમકાર.

**ઝમખ-ઝૂમખું** જુઓ 'ઝૂમખ-ઝૂમખું.'

**ઝમ ઝમ**[1] ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઝમ,'–દ્વિર્ભાવ.] 'ઝમ ઝમ' એવા અવાજથી. (૨) ઝમઝમાટી થાય એમ, ધીમી ઝણઝણીવાળી બળતરા થાય એમ

**ઝમઝમ**[2] પું. [અર. ઝમ્-ઝમ્] મક્કાની પાસે આવેલો ઇસ્લામમાં પવિત્ર ગણાતો એક કૂવો

**ઝમઝમવું** અ ક્રિ. [જુઓ 'ઝમ,[1]'– ના.ધા.] અવાજ કરવો. (૨) ઝણઝણીવાળી ધીમી બળતરા થવી. **ઝમઝમાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝમઝમાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝમઝમાટ** પું., -ટી સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝમઝમવું' + ગુ. 'આટ' –'આટી' કૃ.પ્ર.] ઝમઝમવું એ

**ઝમઝમાવવું, ઝમઝમાવું** જુઓ 'ઝમઝમવું'માં.

**ઝમઝમી** જુઓ 'ઝમાઝમી.'

**ઝમણ** ન. [જુઓ 'ઝમવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] ટપકીને પાણીનું એકઠા થવું એ

**ઝમ(-મો)ર** [જુઓ 'જમોર.'] જુઓ 'જમોર'–'જોહર.'

**ઝમર(-રૂ)ખ** ન. [જુઓ 'ઝુમ્મર' દ્વારા.] શોભા માટે છતમાં ટંગાતો બિલોરી કાચના લોલકવાળો કાચની હાંડીનો દીવો, ઝુમ્મર

**ઝમરખ-દીવડો** પું. [+ જુઓ 'દીવડો.'] ઝમરખ જેવો તરત ઓલવાઈ જાય તેવો દીવો. (૨) રામણ-દીવો (લગ્ન-પ્રસંગનો)

**ઝમરી** સ્ત્રી. [અનુ.] તેજ, પ્રભા. (૨) આંખે અંધારાં આવવાં એ (તેજની અસરથી)

**ઝમરૂખ** જુઓ 'ઝમરખ.'

**ઝમરું** ન. એક પ્રકારનું વાજિંત્ર [જાણીતાં નથી.)

**ઝમવું** અ.ક્રિ. ટપકવું, ચૂવું (આનાં ભાવે અને પ્રે.

**ઝમાકારી** સ્ત્રી. જારકર્મ, છિનાળું, વ્યભિચાર

**ઝમા(-મ)ઝમી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝમ,'–દ્વિર્ભાવ] (લા.) હાથના ચાળા સહિતની બોલાચાલી, ધમાધમી, વાચિક ઝઘડો

**ઝમાવવું, ઝમાવું** જુઓ 'ઝમવું'માં.

**ઝમેટવું** સ.ક્રિ. [રવા.] સખત માર મારવો. **ઝમેટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઝમેટાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝમેટાવવું, ઝમેટાવું** જુઓ 'ઝમેટવું'માં.

**ઝમેર-ઝમેર** જુઓ 'ઝરમર.[2]'

**ઝમેલો** જુઓ 'જમેલો.' (૨) પું. ઝઘડો

**ઝમેલિયું** વિ. [જુઓ 'ઝમેલો' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઝઘડાખોર, ધાંધલ કરનારું

**ઝમોર** જુઓ 'જમોર.' ['જમોરિયું.'

**ઝમોરિયું** વિ. [જુઓ 'ઝમોર' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] જુઓ

**ઝરકલી** સ્ત્રી. એ નામની એક ચોમાસુ ભાજી

**ઝરકિયું** ન. પશુ-પક્ષીને બિવડાવવા ખેતરમાં ઊભું કરાતું બનાવટી માણસ, ચાડિયો. (૨) ભૂત-પ્રેત વગેરેની અસર કાઢવાની મનાતી એક ક્રિયા

**ઝરકોબ** પું. [ફા.] સોનું ટીપનાર માણસ

**ઝરકોબી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝરકોબ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] સોનાનાં પતરાં બનાવવાની ક્રિયા

**ઝરખ** જુઓ 'જરખ.'

**ઝરખલો** પું. તાંદળજાની ભાજી

**ઝરખિયું** ન. [જુઓ 'ઝરખ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] (ઝરખની જેમ પકડતું હોઈ) (લા.) કાંટાનો ગળાયો

**ઝરખેલ, ઝરખો** પું. [જુઓ 'ઝરખ' + ગુ. 'એલ'–'ઓ' ત.પ્ર.] જુઓ 'જરખ'–'ઝરખ.'

**ઝરગર** પું. [ફા.] સોની

**ઝરગરી** સ્ત્રી. [ફા.] સોનીનો ધંધો

**ઝરઝરી** સ્ત્રી. [અનુ.] પાણીનો કૂજો (માટીનો)

**ઝરડ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝરડવું.'] લૂગડું ફાટતાં થતો અવાજ, (૨) ઝરડાંના ટુકડા

**ઝરડકું** જુઓ 'ઝડકું.'

**ઝરડકો** જુઓ 'ઝડકો.'

**ઝરડવું** સ.ક્રિ. [રવા.] 'ઝરડ' એવા અવાજ સાથે (કપડું કાગળ વગેરે) ફાડવું. **ઝરડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઝરડાવવું** પ્રે.સ.ક્રિ.

**ઝરડાવવું, ઝરડાવું** જુઓ 'ઝરડવું'માં.

**ઝરડી** સ્ત્રી., -ડું ન. [જુઓ 'ઝરડવું' + ગુ. 'ઈ'–'ઉ' ત.પ્ર.] (લા.) કાંટાવાળું ઝાંખરું. [-ડું વળગવું (રૂ.પ્ર.) સ્ત્રી પરણવી. (૨) લફરું વળગવું] [(૦ર)ડકો.'

**ઝરડો** પું. [જુઓ 'ઝરડવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ઝ-

**ઝરણ** ન. [જુઓ 'ઝરવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] જમીન કે પહાડ વગેરેમાંથી પાણીનું ટપકવું એ. (૨) ઝરો, નિર્ઝર, ઝરણું

**ઝરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝરણું'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું ઝરણું

**ઝરણું** ન. [જુઓ 'ઝરવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] ઝરણથી થયેલો રેલો, ઝરો, નિર્ઝર

**ઝરપ** પું. કપાસ પાકતાં પહેલાં કરવામાં આવતો સોઢો

**ઝરપવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ટપકવું, ચૂવું, ઝમવું. (૨) વિકસવું ખીલવું, ઊઘડવું. (૩) પીગળવું, ઓગળી જવું. **ઝરપાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝરપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઝરપાવવું, ઝરપાવું** જુઓ ‘ઝરપવું’માં.

**ઝરમર**[૧] ન. [રવા.] ઝીણી ઝીણી ઘૂઘરીવાળું એક પ્રકારનું ઝાંઝર. (૨) ઝીણા સુતરનું એક પ્રકારનું સ્ત્રીઓનું ઓઢવાનું લૂગડું

**ઝરમર**[૨] સ્ત્રી. [જૂ. ગુ. ઝિર-મિર] ઝીણી છાંટનો આછો વરસાદ. (૨) ક્રિ. વિ. એવી રીતે ઝીણી છાંટ નાખતું હોય એમ [ઝરમર વરસવું

**ઝરમરવું** અ. ક્રિ. [જુઓ ‘ઝરમર,[૨]’-ના. ધા.] ઝરમર

**ઝરમરિયું**[૧] વિ. [જુઓ ‘ઝરમર[૧]’ + ગુ. ‘ઇયું’ ત. પ્ર.] આછા વણાટનું. (૨) આછા વણાટવાળું વસ્ત્ર. (૩) સ્ત્રીની કેડનું એ નામનું એક ઘરેણું

**ઝરમરિયું**[૨] વિ. [જુઓ ‘ઝરમર[૨]’+ગુ. ‘ઇયું’ ત. પ્ર.] ઝરમર ઝરમર વરસતું. (૨) ન. ઝરમર ઝરમર વરસતો વરસાદ

**ઝરવાળિયું** વિ. આછું પાખું વણેલું, ઝરમરિયું

**ઝરવું**[૧] અ. ક્રિ. [સં. झृ > झर તત્સમ] ઘસાઈ આછું પાખું થઈ જવું (લૂગડા વગેરે). **ઝરાવું**[૧] ભાવે., ક્રિ. **ઝરાવવું**[૧] પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઝરવું**[૨] અ. ક્રિ. [સં. क्षर् > પ્રા. झर, પ્રા. તત્સમ] ટપકવું, ચૂવું, સ્રવવું, ગળવું. **ઝરાવું**[૨] ભાવે., ક્રિ. **ઝરાવવું**[૨] પ્રે., સ. ક્રિ. **ઝારવું** પ્રે., સ. ક્રિ. ઝાડનાં ડાળાં પાંદડાં વગેરે ખેરવવાં. (૨) મોરપીછ વગેરેથી માંત્રિક પ્રયોગ કરવો. (૩) દર્દવાળા અંગ ઉપર પાણીનો શેક કરવો. **ઝેરવું** પ્રે., સ. ક્રિ. ખેરવવું

**ઝરાવવું,**[૧-૨] **ઝરાવું**[૧-૨] જુઓ ‘ઝરવું[૧-૨]’માં.

**ઝરાવવું,**[૩] **ઝરાવું**[૩] જુઓ ‘ઝારવું[૧]’માં.

**ઝરસ** ન. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ઝરસાટવું** સ. ક્રિ. [રવા.] જુઓ ‘ઝટેરવું.’ **ઝરસાટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઝરસાટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઝરસાટાવવું, ઝરસાટાવું** જુઓ ‘ઝરસાટવું’માં.

**ઝરા(-રે)ણી** સ્ત્રી. જુઓ ‘ઝઝણી.’

**ઝરામણ**[૧] ન. [જુઓ ‘ઝરવું’ + ગુ. ‘આમણ’ કૃ. પ્ર.] ઝરવાની ક્રિયા, ચૂવો, ટૂવો

**ઝરામણ**[૨] ન. [જુઓ ‘ઝારવું’ + ગુ. ‘આમણ’ કૃ. પ્ર.] ઝારવું એ. (૨) ઝારેલો ભાગ. (૩) ઝારવાનું મહેનતાણું

**ઝરામણી** સ્ત્રી. [જુઓ ‘ઝારવું’ + ગુ. ‘આમણી’ કૃ. પ્ર.] જુઓ ‘ઝરામણ[૨](૩).’.

**ઝરાવવું,**[૧] **ઝરાવું**[૧] જુઓ ‘ઝરવું’માં.

**ઝરાવવું,**[૨] **ઝરાવું**[૨] જુઓ ‘ઝારવું’માં.

**ઝરી** સ્ત્રી. [સં.] નાનું ઝરણું

**ઝરૂખા-દાર** વિ. [જુઓ ‘ઝરૂખો’ + ફા. પ્રત્યય] ઝરૂખાવાળું

**ઝરૂખો** પું. [ફા. ઝરૂકહ્] બારણાં કે બારી બારણાં આગળ ઉપરને માળે દીવાલની બહાર કાઢેલું તે તે છજું કે લાંબી ચાલ, મોટો ગોખ

**ઝરેણી** જુઓ ‘ઝરાણી.’

**ઝરેર** પું. એ નામનો એક નાનો છોડ

**ઝરેરું** વિ. હોશિયાર

**ઝરે(-ળો)ળી** જુઓ ‘ઝળેળી.’

**ઝરે(-ળો)ળો** જુઓ ‘ઝળેળો.’

**ઝરો**[૧] પું. [સં. झरक- > પ્રા. झरअ-] મોટું ઝરણું, ચશ્મો

**ઝરો**[૨] પું. પાંદડાં કાતરી ખાનાર એક જંતુ

**ઝરો**[૩] પું. ઓળી ન શકાય તેવો માથાના વાળનો જથ્થો

**ઝરોળી** સ્ત્રી. જુઓ ‘ગરોળી.’

**ઝલ** પું., (-લ્ય) સ્ત્રી. એ નામનું એક જીવડું

**ઝલક** સ્ત્રી. [જુઓ ‘ઝલકવું.’] (ગાવામાં દેખાતી) લહરી, છલક, સુંદર મરોડ (ગાવામાંનો)

**ઝલકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ગાવામાં સુંદર મરોડ લેવો. **ઝલકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝલકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [‘ઝલક.’

**ઝલકાટ** પું. [જુઓ ‘ઝલકવું’ + ગુ. ‘આટ’ કૃ. પ્ર.] જુઓ

**ઝલકાવવું, ઝલકાવું** જુઓ ‘ઝલકવું’માં.

**ઝલર-ફલર** વિ. [રવા.] અવ્યવસ્થિત, ઢંગધડા વિનાનું

**ઝલાણ** ન. [જુઓ ‘ઝલાવું’ + ગુ. ‘અણ’ કૃ. પ્ર.] ઝલાઈને રહેવું એ, ઝલાવાની ક્રિયા કે સ્થિતિ

**ઝલાવવું, ઝલાવું** જુઓ ‘ઝાલવું’માં.

**ઝલું** ન. [જુઓ ‘ઝલાવું’ + ગુ. ‘ઉં’ કૃ. પ્ર.] ઝલાઈને ઊભા ને ઊભા રહેવું એ

**ઝલે** (ઝલેઃ) સ્ત્રી. [અર. જલા] ચળકાટ. (૨) સફાઈ, સ્વચ્છતા

**ઝલે-દાર** (ઝલેઃ-) વિ. [ + ફા. પ્રત્યય] ચળકાટવાળું. (૨) સાફ, સ્વચ્છ

**ઝલે-મલે** સ્ત્રી. [જુઓ ‘ઝલ,’ – દ્વિર્ભાવ.] તેજ, પ્રભા. (૨) (લા.) ઉત્તમતા, શ્રેષ્ઠતા.-(૩) તાકાત

**ઝલેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. કાર્યસિદ્ધિ, સફળતા, ફતેમારી

**ઝલેલાટ** પું. [જુઓ ‘ઝલેલ’ + ગુ. ‘આટ’ સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ ‘ઝલેલ.’

**ઝલેહ** જુઓ ‘ઝલે.’

**ઝલેહદાર** જુઓ ‘ઝલે-દાર.’

**ઝલો** પું. [જુઓ ‘ઝલાવું’ + ગુ. ‘ઓ’ કૃ. પ્ર.] ઝલાઈ રહેવું એ. (૨) (લા.) વિટંબણા [રેણ કરવાની ક્રિયા

**ઝલોડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. મોટી ટોપલી. (૨) ધમણ. (૩) ધાતુનું

**ઝલોર** પું. ઝાડ હાલવાની ગતિ

**ઝલ્લરી** સ્ત્રી. [સં.] ઝાલર

**ઝલ્લે-પલ્લે** પું. વરસાદનું ઝાપટું

**ઝવલું** ન. [જુઓ ‘ઝવવું’ + ગુ. ‘લું’ કૃ. પ્ર.] ઝરતું ઝીણું ટીપું

**ઝવવું** અ. ક્રિ. જુઓ ‘ઝમવું.’ આનાં ભાવે. અને પ્રે. પ્રચલિત નથી.)

**ઝવેર** ન. [અર. જૌહર્] ઝવેરાત, જવાહીર. (આ શબ્દ વ્યાપક નથી; બેશક, પુરુષો અને સ્ત્રીઓના નામ તરીકે વપરાય છે.)

**ઝવેર-ખાનું** ન. [+ જુઓ ‘ખાનું.’] જવાહિરખાનું, ખજાનો

**ઝવેરાત** સ્ત્રી. [અર. જવ્હર્’નું બ.વ. ‘જવાહિરાત્’] જુઓ ‘જવાહિર.’ [સાચી પરીક્ષા કરનાર વ્યક્તિ

**ઝવેરી** પું [અર. જવ્હરી] ઝવેરાતનો વેપારી. (૨) (લા.)

**ઝળક** સ્ત્રી. [જુઓ ‘ઝળકવું.’] પ્રકાશની ઝલક, ચળકાટ

**ઝળક-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] ઝળકવાળું, ચળકાટવાળું

**ઝળકવું** અ. ક્રિ. [દે. પ્રા. झलक्क-] પ્રકાશ ફેલાવવો, ચળકવું. (૨) (લા.) ખરો સ્વભાવ વ્યક્ત કરવો, પોત દેખાડવું. **ઝળકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝળકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ .

**ઝળકંત** (ઝળકન્ત) વિ. [દે. પ્રા. झलक्क + સં. °अत् વર્ત. કૃ. પ્ર. > પ્રા. °अंत] ઝળકતું, ચળકતું

**ઝળકાટ, -ર, -રો** પું. [જુઓ 'ઝળકવું' + ગુ. 'આટ'–'આર'–કૃ. પ્ર. + 'ઓ' 'સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઝળક.'

**ઝળકાવવું, ઝળકાવું** જુઓ 'ઝળકવું'માં.

**ઝળકિત** વિ. [જુઓ 'ઝળકવું' + સં. इत કૃ. પ્ર.] ઝળકાટ મારતું, ચળકતું

**ઝળકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝળક' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઝળક.' (૨) (લા.) આછી અસર ['ઝળકાટ.'

**ઝળકો** પું. [જુઓ 'ઝળક' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] જુઓ

**ઝળકોળવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઝળકવું' દ્વારા.] જુઓ 'ઝળકવું.' ઝળકોળાવું ભાવે., ક્રિ. ઝળકોળાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઝળકોળાવવું, ઝળકોળાવું** જુઓ 'ઝળકોળવું'માં.

**ઝળ ઝળ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઝળઝળવું.'] તેજથી ઝળકતું હોય એમ [(આ ધાતુ જાણીતો નથી)

**ઝળઝળવું** અ. ક્રિ. [દે. પ્રા. झलज्झल-] જુઓ 'ઝળહળવું.'

**ઝળઝળાટ** પું. [જુઓ 'ઝળઝળવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ઝળહળાટ.'

**ઝળઝળિયાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'ઝળ ઝળ' + ગુ. ઇયું' ત.પ્ર.] (લા.) આંખમાં આછાં આંસુ ભરાવાં એ, આછાં આંસુ

**ઝળઝળિયું** ન. [જુઓ 'ઝળઝળું + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'ઝળઝળું.' [(લા.) જુઓ 'ઝળકી.'

**ઝળઝળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝળઝળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]

**ઝળઝળું** ન. [જુઓ 'ઝળઝળવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] આછો પ્રકાશ હોય તેવી સ્થિતિ કે સમય, સંધિ-પ્રકાશ) ભરભાંખળું

**ઝળમળ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઝળમળવું.'] જુઓ 'ઝળહળ.'

**ઝળમળવું** અ. ક્રિ. [અનુ.] જુઓ 'ઝળહળવું.'

**ઝળમળાટ** પું. [જુઓ 'ઝળમળવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ઝળહળાટ.'

**ઝળવ(-વા)ઝળું** ન. [અનુ.] જુઓ 'ઝળઝળું.'

**ઝળવ(-વા)ળિયું** ન. ઘણું જ આછા વણાટનું, પાંખું. (૨, અડતાં તૂટી જાય તેવું

**ઝળવાઝળું** જુઓ 'ઝળવઝળું.'

**ઝળવાળિયું** જુઓ 'ઝળવળિયું.' [પ્રે.,સ.ક્રિ.

**ઝળવું** જુઓ 'જળવું.' ઝળાવું[1] ભાવે., ક્રિ. ઝળાવવું[1]

**ઝળહળ** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઝળહળવું.'] પ્રકાશ પથરાઈ જાય એમ

**ઝળહળવું** અ.ક્રિ. [દે.પ્રા. झलहल] પ્રકાશનું પથરાઈ જવું, પ્રકાશી ઊઠવું, ઝળકી ઊઠવું. ઝળહળાવું ભાવે., ક્રિ. ઝળહળાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝળહળંત** (-હળન્ત) વિ. [જુઓ દે.પ્રા. झलहल સં. °अत् વર્ત. કૃ. પ્ર. > પ્રા. °अंत] ઝળહળતું, પ્રકાશિત, પ્રકાશ વેરતું

**ઝળહળાટ** પું. [જુઓ 'ઝળહળવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ઝળહળવું એ, ઝગઝગાટ

**ઝળહળાવવું, ઝળહળાવું** જુઓ 'ઝળહળવું'માં.

**ઝળહળું** વિ. [જુઓ 'ઝળહળવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] ઝળહળાટ કરતું, ઝળહળંત

**ઝળળ, ૦ળ** ક્રિ.વિ. [અનુ.] ઝળહળાટ થાય એમ

**ઝળામણ** ન., -ણી સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝાળવું' + ગુ. 'આમણ, -ણી' કૃ.પ્ર.] ઝાળવાની ક્રિયા, રેણ કરવાની ક્રિયા. (૨) રેણ કરવાનું મહેનતાણું

**ઝળાવવું,[1] ઝળાવું[1]** જુઓ 'ઝળવું'માં.

**ઝળાવવું,[2] ઝળાવું[2]** જુઓ 'ઝાળવું'માં.

**ઝળાં-ઝળાં** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઝળઝળવું' દ્વારા.], **ઝળાં-મળાં** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઝળમળવું' દ્વારા.], **ઝળાં-હળાં** ક્રિ. વિ. [જુઓ ઝળહળવું' દ્વારા.] ખૂબ ઝળકાટ થયો હોય એમ, ઘણા જ તેજથી ભરેલું હોય એમ

**ઝળુંબાવવું, ઝળુંબાવું** જુઓ ઝળૂંબવું'માં.

**ઝળૂંબવું** અ.ક્રિ. [અનુ.] નીચેની બાજુએ સમૂહમાં લળી રહેવું (ખાસ કરી ફળોનાં ઝમખાંઓનું). ઝળૂં(-ળું)બાવું ભાવે., ક્રિ. ઝળૂં-(-ળું)બાવું પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝળૂં(-ળું)બાવવું, ઝળૂં(-ળું)બાવું** જુઓ 'જળૂંબવું'માં.

**ઝળોળવું** અ.ક્રિ. [અનુ.] (લા.) દાઝ અનુભવવી, ઝાળ અનુભવવી. ઝળોળાવું ભાવે., ક્રિ. ઝળોળાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝળોળાવવું, ઝળોળાવું** જુઓ 'ઝળોળવું'માં.

**ઝળોળાટ** પું. [જુઓ 'ઝળોળવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] ઝળહળાટ

**ઝળોળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝળોળો'+ગુ.'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) તાવની જરકી, તાવલી

**ઝળોળો** પું. [જુઓ 'ઝળોળવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] (લા.) દાઝી જવાથી ચામડી ઉપર ઊઠતો ફોલ્લો

**ઝળોલો, -ળો** જુઓ 'ઝળોળો.'

**ઝંકાર** (ઝઙ્કાર) પું., **ઝંકૃતિ** (ઝઙ્કૃતિ) સ્ત્રી. [સં.] સોના-રૂપા વગેરેનાં ઘરેણાંનો ઝમકાર

**ઝંખ** (ઝઙ્ખ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝંખવું.'], **-ખના** (ઝઙ્ખના) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝંખવું' + સં. अना કૃ. પ્ર.] ઝંખવું એ, વારંવાર સ્મરણ કરવું એ, આતુરતાવાળું રટણ

**ઝંખ-જાળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ ઝાંખરું' + 'જાળ.'] ગીચ ઝાડી

**ઝંખવવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઝાંખું,'– ના. ધા.] ઝાંખું પાડવું. ઝંખવાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઝંખવાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઝંખ-વા** (ઝઙ્ખ્વા) પું. [જુઓ 'ઝંખવું' દ્વારા.] જુઓ 'ઝંખ.' (૨) (લા.) ચિંતા, ફિકર

**ઝંખવાણું** વિ. [જુઓ 'ઝાંખું,' દ્વારા.] ઝાંખું પડી ગયેલું, છોભીલું પડેલું, શરમિંદું, ખસિયાણું

**ઝંખવાવવું, ઝંખવાવું** જુઓ 'ઝંખવવું'માં. ('ઝંખવાવું'માં કર્મના પ. વિ. ના પ્રયોગે કેટલીક વાર અન્ય કર્તાની જરૂર નથી હોતી : 'હું ઝંખવાયો' ઝાંખો પડી ગયો)

**ઝંખવું** (ઝઙ્ખ્વું) સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. झंख, પરંતુ સં. ध्वाङ्क्षा > પ્રા. झंखा એવો વિકાસ તર્કશુદ્ધ છે. ગુ. 'ધાંખ' શબ્દ સરખાવો] આતુરતાપૂર્વક રટણ કરવું. ઝંખાવું (ઝઙ્ખાવું) કર્મણિ., ક્રિ. ઝંખાવવું (ઝઙ્ખાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઝંખા** (ઝઙ્ખા) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝંખવું' દ્વારા.] જુઓ 'ઝંખ.'

**ઝંખાણું** વિ. [જુઓ 'ઝાંખું' દ્વારા.] જુઓ 'ઝંખવાણું.'

**ઝંખાવવું, ઝંખાવું** (ઝઙ્ખા-) જુઓ 'ઝંખવું'માં.

**ઝંજેરી** (ઝઞ્જેરી) સ્ત્રી. ભરતનો એક પ્રકાર, રીબ

**ઝંઝટ** (ઝઞ્ઝટ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] રકઝક, માથાકૂટ. (૨) કજિયો, તકરાર

**ઝંઝવંઝ** વિ. [રવા.] તરવરાટિયું

**ઝંઝા** (ઝઞ્ઝા) સ્ત્રી., **-ઝાનિલ** પું. [+ સં. अनिल], **૦વાત** પું. [સં.] વંટોળિયો (પવન)

**ઝંઝેટો**1 (ઝઞ્-ઝેટો) પું. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ઝંઝેટો**2 (ઝઞ્-ઝેટો) પું. [જુઓ 'ઝંઝેડવું.'] ઝાટકણી કાઢવી એ, ઠપકો

**ઝંઝેડવું** (ઝઞ્-ઝેડવું) સ. ક્રિ. [રવા.] ઝાડ ઝાંખરાં વગેરેમાંથી સૂકાં પાંદડાં અને લીલાં-સૂકાં ફળ પડી જાય એ રીતે ઝાડવું, ઝૂડવું. (૨) (લા.) સખત ઠપકો આપવો. **ઝંઝેડાવું** (ઝઞ્-ઝેડાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઝંઝેડાવવું** (ઝઞ્-ઝેડાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઝંઝેડાવવું, ઝંઝેડાવું** જુઓ 'ઝંઝેડવું'માં.

**ઝંઝેરવું** (ઝઞ્-ઝેરવું) સ. ક્રિ. [રવા.] જુઓ 'ઝંઝેડવું.' **ઝંઝેરાવું** (ઝઞ્-ઝેરાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઝંઝેરાવવું** (ઝઞ્-ઝેરાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઝંઝેરાવવું, ઝંઝેરાવું** (ઝઞ્-ઝે-) જુઓ 'ઝંઝેરવું.'

**ઝંઝેરી** (ઝઞ્-ઝેરી) સ્ત્રી. [રવા.] લૂગડાંની ગૂંથેલી પટ્ટી

**ઝંઝોટી** (ઝઞ્-ઝોટી) પું. એ નામનો એક રાગ. (સંગીત.)

**ઝંઝોડવું** (ઝઞ્-ઝોડવું) સ.ક્રિ. [રવા.] જુઓ 'ઝંઝેડવું.' **ઝંઝોડાવું** (ઝઞ્-ઝોડાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઝંઝોડાવવું** (ઝઞ્-ઝોડાવવું) પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝંઝોડાવવું, ઝંઝોડાવું** (ઝઞ્-ઝો-) જુઓ 'ઝંઝોડવું.'

**ઝંટકોરવું** સ.ક્રિ. [રવા.] (ખાસ કરી કપડું) ઝાટકવું. **ઝંટકોરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઝંટકોરાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝંટકોરાવવું, ઝંટકોરાવું** જુઓ 'ઝંટકોરવું'માં.

**ઝંટવું** સ.ક્રિ. [રવા.] જુઓ 'ઝૂંટવું' **ઝંટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઝંટાવવું**, પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝંટાવવું, ઝંટાવું** જુઓ 'ઝંટવું'માં.

**ઝંટૂડી** સ્ત્રી. એ નામની એક રમત

**ઝંડા-ધારી** (ઝણ્ડા-) વિ. [જુઓ 'ઝંડો' + સં. °धारी પું.] હાથમાં ધ્વજદંડ ધારણ કરનાર. (૨) (લા.) ઝુંબેશ ચલાવનાર

**ઝંડિયું** વિ. ખૂબ ઊંડું (ખાતરું વગેરે) [કૂવો

**ઝંડિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ઝંડિયું.'] પહોળો બિહામણો

**ઝંડી** (ઝણ્ડી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝંડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ધ્વજાવાળી નાની ડાંડી, વાવટી (રેલવે-સ્ટેશનો ફાટકો વગેરે ઉપર હાથમાં રાખવામાં આવે છે તેવી પણ) [કરનાર

**ઝંડી-દાર** (ઝણ્ડી-) વિ. વિ. [+ફા.પ્રત્યય] ઝંડી હાથમાં ધારણ

**ઝંડો**1 (ઝણ્ડો) પું. [હિં. झंडा] ધ્વજવાળો દંડ, ધ્વજ-દંડ. (૨) (લા.) પક્ષની આગેવાની. (૩) ઝુંબેશ. [**૦ ઉડાવવો, ૦ રોપવો** (રૂ.પ્ર.) લડત શરૂ કરવી, ઝુંબેશ ઉપાડવી. **૦ લેવો** (રૂ.પ્ર.) આગેવાની લેવી]

**ઝંડો**2 (ઝણ્ડો) પું. ભવાઈના વેશમાં એક ખાસ પ્રકારનો વેશ કરી આવનાર પાત્ર, જંડો, જંદો

**ઝંડો-ઝૂલણ** (ઝણ્ડો-) પું. [જુઓ 'ઝંડો2' + 'ઝૂલણ'; વેશ વખતે ઝૂલતો આવતો હોય છે માટે.] ભવાઈનો એક ખાસ વેશ, જંડો-ઝૂલણ

**ઝંદ** (ઝન્દ) પું. [અવે., સં.નો छन्दस् ન., ફા. ज़िन्द्] વૈદિક છંદોના પ્રકારના છંદોવાળો પારસીઓનો જરથુસ્ત્રે ગાયેલો ધર્મગ્રંથ. (સંજ્ઞા.)

**ઝંદ-અવે(-વ)સ્તા** (ઝન્દ-) પું., સ્ત્રી. [ + અવે.] ઝંદ પછીના મંત્રો અને વિવરણવાળો પારસીઓનો ધર્મગ્રંથ. (સંજ્ઞા.)

**ઝંદો** (ઝન્દો) જુઓ 'ઝંડો.2' (આ રૂઢ નથી.)

**ઝંપલાવવું** અ.ક્રિ. [સં. झम्प પું. કૂદકો, દ્વારા ના. ધા.] સાહસથી કૂદી પડવું. (૨) (લા.) સાહસપૂર્ણ કામ આદરવું. **ઝંપલાવાવું** ભાવે., ક્રિ.

**ઝંપા** (ઝમ્પા) સ્ત્રી. [સં.], **૦પાત** પું. [સં.] ઝંપલાવવું એ, ભારે મોટો કૂદકો, મોટી છલંગ

**ઝંપાવવું**1 (ઝમ્પાવવું) અ.ક્રિ. [સં. झम्पा સ્ત્રી., દ્વારા ના. ધા.] જુઓ 'ઝંપલાવવું.'

**ઝંપાવવું**2 (ઝમ્પાવવું) જુઓ 'ઝંપાવું1'માં.

**ઝંપાવવું**3 (ઝમ્પાવવું) જુઓ 'ઝાંપવું'માં.

**ઝંપાવું**1 (ઝમ્પાવું) અ.ક્રિ. સંકોચ પામવો. **ઝંપાવવું**2 (ઝમ્પાવવું) પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝંપાવું**2 (ઝમ્પાવું) જુઓ 'ઝાંપવું'માં.

**ઝંમર** (ઝમ્મર) ન. [જુઓ 'જમર'-'જમોર.'] જુઓ 'જોહર.'

**ઝા** પું. [સં. उपाध्याय > પ્રા. उवज्झाय > જૂ. ગુ. 'ઓઝો.' –હિં. 'ઝા'] મૈથિલ બ્રાહ્મણોની એક અવટંક અને એ અવટંકવાળો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**ઝાઈ** વિ. [સં. ध्यायी પું. > પ્રા. झाई, પ્રા. તત્સમ] (લા.) સ્વજનનું હિત વિચારનાર, હિતૈષી. (૨) આશ્રય-દાતા

**ઝાઉ** પું. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ઝાક** (-કય) સ્ત્રી. તેજસ્વિતાવાળું બળ

**ઝાક-ઝકોર(-ળ), ઝાક-ઝમાક** [અનુ.] ઝળહળાટ, વ્યાપક પ્રકાશ. (૨) આનંદ-ઉત્સાહ [પ્રકાશવાળું

**ઝાક-ઝમાળ** વિ. [અનુ.] ઝળકી રહેલું, તેજ વેરતું, ઘણા

**ઝાક-ઝમોળ** પું. [અનુ.] જુઓ 'ઝાક-ઝકોર.'

**ઝાકમ-જોર** વિ. ખૂબ જોરાવર

**ઝાકમ-ઝોળ**1 (-ળ્ય) સ્ત્રી. [અનુ.] આનંદનો ઊભરો

**ઝાકમ-ઝોળ**2 ન. [અનુ.] જુઓ 'ઝાક-ઝકોર.'

**ઝાકમ-ઝોળ**3 વિ. [અનુ.] જુઓ 'ઝાક-ઝમાળ.'

**ઝાકરિયો** પું. [જુઓ 'ઝાકરો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] નાનો પહોળા મોઢાનો માટીનો કટોરો

**ઝાકળ** સ્ત્રી. ઓસ, ઠાર, તુષાર, નિહાર. [**૦ ઉડાડવી** (રૂ.પ્ર.) સુસ્તી કાઢવી–કઢાવવી. **૦ ઉતારવી** (રૂ.પ્ર.) ધમકાવવું. **૦ ઊડવી** (રૂ.પ્ર.) સુસ્તી જવી]

**ઝાકળ-ભર્યું** વિ. [+ જુઓ 'ભરવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] (લા.) તાજું, લીલું. (૨) ઉત્સાહી

**ઝાકળિયું** વિ. [જુઓ 'ઝાકળ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઝાકળને લગતું. (૨) ઝાકળ વરસતાં થયેલું–પાકેલું. (૩) ન. ઝાકળથી બચવા કરેલું ઝૂંપડું [સાથે સંબંધ રાખતું

**ઝાકળી** વિ. [ + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઝાકળને લગતું, ઝાકળ

**ઝાકળો** પું. રોટલા રોટલી ઢાંકી રાખવાનો ઢાંકણાવાળો કટોદાન જેવો જરા ઓછી ઊંચાઈનો પહોળો ડબરો, ગરમો

**ઝાકા-ઝીક** (-કય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝીકવું,'–દ્વિર્ભાવ.] ઝીકાઝીક

**ઝા-કૂદ** (-દ્ય) સ્ત્રી. સંતાકૂકડીના પ્રકારની એક રમત

**ઝાકોડવું** સ.ક્રિ. [રવા.] ઝુલાવવું, હીંચકાવવું. **ઝાકોડાવું**

કર્મણિ., ક્રિ. ઝાંકોડાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઝાંકોડાવવું, ઝાંકોડાવું** જુઓ 'ઝાંકોડવું'માં.
**ઝાઘલિયો** પું. ડાકલું વગાડનારો આદમી, ડાકલિયો
**ઝાઝલું** વિ. [જુઓ 'ઝાઝું' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઝાઝું. (પદ્યમાં.)
**ઝાઝલો** પું. એ નામનો એક વેલો [પુષ્કળ, બહુ, ઘણું
**ઝાઝું** વિ. [સં. अध्यध्यक- > પ્રા. अज्झज्झअ-, झज्झअ-]
**ઝાઝેરું** વિ. [+ ગુ. 'એરું' તુલનાત્મક ત.પ્ર.] ઝાઝા કરતાં પણ ઝાઝું, વધુ ઝાઝું, ઘણું વધારે
**ઝાટ(-ડ)ક-ઝૂટ(-ડ)ક, ઝાટ(-ડ)ક-ઝૂમક(-ડ)** ન. [જુઓ 'ઝાટ(ડ)કવું',–દ્વિર્ભાવ.] દાણાદૂણી સાફ કરવાં એ
**ઝાટ(-ડ)કણ** ન. [જુઓ ઝાટ(-ડ)કવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] ઝાટકતાં વધેલો કચરો–ફોતરાં વગેરે કસ્તર
**ઝાટ(-ડ)કણી** સ્રી. [જુઓ 'ઝાટ(-ડ)કવું' + ગુ. 'અણી' કૃ.પ્ર.] ઝાટકવું એ. (૨) ઝાટકવાનું મહેનતાણું. (૩) (લા.) સખત ઠપકો આપવો એ. [૦ કાઢવી (રૂ.પ્ર.) સખત ઠપકો આપવો]
**ઝાટ(-ડ)કણું** ન. [જુઓ 'ઝાટ(-ડ)કવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] ઝાટકવાનું સાધન—સૂપડું વગેરે
**ઝાટ(-ડ)કવું** સ.ક્રિ. [રવા.] સૂપડા વતી દાણો સાફ કરવો. (૨) (લા.) ખૂબ ઠપકો આપવો. ઝાટ(-ડ)કાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઝાટ(-ડ)કાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઝાટ(-ડ)કાવવું, ઝાટ(-ડ)કાવું** જુઓ 'ઝાટકવું'માં.
**ઝાટકો** પું. [જુઓ 'ઝાટકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] ઝાટકવું એ, અનાજ ઉછાળી સાફ કરવાની પ્રત્યેક ક્રિયા. (૨) (લા.) પ્રબળ ઠપકો. (૩) ધારદાર હથિયારથી મોટો કાપો પડે એવો માર. [૦ ચઢ(-ડ)વો (રૂ.પ્ર.) રીસે ભરાવું. ૦ મારવો (રૂ.પ્ર.) હથિયારનો જખમ કરવો. (૨) સખત મહેણું મારવું. ૦ લાગવો, ૦ વાગવો (રૂ.પ્ર.) લાગણી દુભાવી]
**ઝાટોડવું** સ.ક્રિ. [રવા.] ખૂબ ખાવું. (૨) ઘા મારવો. (૩) (લા.) છેતરી હલકો માલ આપવો. (૪) સખ્તાઈથી મોઢામોઢ કહી સંભળાવવું. ઝાટોડાવું કર્મણિ., ક્રિ.ઝાટોડાવવું પ્રે.,સ.ક્રિ.
**ઝાટોડાવવું, ઝાટોડાવું** જુઓ 'ઝાટોડવું'માં.
**ઝાડ** પું. [સં. झाट > પ્રા. झाड ઝાડી, લતામંડપ., પ્રા. તત્સમ] (લા.) વૃક્ષ, તરુ. (૨) દારૂખાનાનો એક પ્રકાર (દિવાળીના તહેવારોમાં મોટે ભાગે). [૦ ઉગાડવાં (રૂ. પ્ર.) બહુ કનડગત કરવી ૦ ઉપર ચડ(-ઢ)વું (-ઉપરય-), ૦ ઉપર ચડી (-ઢી) બેસવું (-ઉપરય,–બૅસવું) (રૂ.પ્ર.) ફુલાઈ જવું. ૦ ઊગવાં, ૦ થવું (રૂ.પ્ર.) ભારે દુ:ખ આવી પડવું. ૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) વાતને વધારી મૂકવી. ૦ થવું (રૂ.પ્ર.) (ઘોડાનું) પાછલા બે પગ ઉપર ઊભા થવું. (૨) સ્તબ્ધ થઈ જવું. ૦ ફોડવું (રૂ. પ્ર.) કોઠી સળગાવી દારૂખાનાનું નાનું ઝાડ સરજવું]
**ઝાડક-ઝૂટ(-ડ)ક, ઝાડક-ઝૂમક(-ડ)** જુઓ 'ઝાટક-ઝૂટક'માં.
**ઝાડકણ** જુઓ 'ઝાટકણ.'
**ઝાડકણી** જુઓ 'ઝાટકણી.'
**ઝાડકણું** જુઓ 'ઝાટકણું.'
**ઝાડકવું, ઝાડકાવું, ઝાડકાવવું** જુઓ 'ઝાટકવું'માં. (આ જોડણીવાળાં રૂપ વ્યાપક નથી.)
**ઝાડકો** પું. [જુઓ 'ઝાડકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઝાટકવું એ, ઝાટકવાનું પ્રત્યેક આવર્તન. (૨) ઝાટકતાં વધેલો કચરો, ઝાટકણ [ઝાડ, પપૈયો, પોપૈયો
**ઝાડ-ચીભડી** સ્રી. [જુઓ 'ઝાડ' + 'ચીભડી.'] (લા.) પપૈયાનું
**ઝાડ-ચીભડું** ન. [જુઓ 'ઝાડ' + 'ચીભડું'] (લા.) પપૈયું
**ઝાડ-ઝંખાર** (-ઝઙ્ખાર) ન., બ.વ. [જુઓ 'ઝાડ' + 'ઝાંખરું.'] ઝાડનાં ઝાંખરાં
**ઝાડ-ઝાટક** (ઝાડય-ઝાટકય) સ્રી. [જુઓ 'ઝાડવું[2]' + 'ઝાટકવું.'] ઝાડી ઝાટકી સાફ કરવાની ક્રિયા
**ઝાડ-ઝૂડ** (ઝાડય-ઝૂડય) સ્રી. [જુઓ 'ઝાડવું' + ઝૂડવું.'] ઝાડીઝૂડી, સાફ કરવાની ક્રિયા, વાળઝૂડ
**ઝાડ-દાંડિયો** પું. [જુઓ 'ઝાડ' + 'દાંડિયો.'] (લા.) એ નામની એક રમત [પટ્ટી જેવું કરી નાખવાની ક્રિયા
**ઝાડ-પટી,-ટ્ટી** સ્રી. [જુઓ 'ઝાડ' + 'પટી,–ટ્ટી.'] (લા.) મારીને
**ઝાડ-પહાડ** (-પા:ડ) ન. [જુઓ 'ઝાડ' + 'પહાડ.'] (લા.) એક વિષય છોડી બીજા વિષયમાં ચાલ્યું જવું એ, વિષયાંતર
**ઝાડ-પંચાણું** (-પઞ્ચાણું) વિ. [જુઓ 'ઝાડ' + પંચ' + ગુ. 'આણું' ત. પ્ર.] (લા.) એક સ્થળે ન બેસતાં અનેક સ્થળે કૂદાકૂદ કરનારું, તોફાની (વાંદરા જેવું)
**ઝાડ-પાન** ન., બ.વ. [જુઓ 'ઝાડ' + 'પાન.'], **ઝાડ-પાલો** પું. [જુઓ 'ઝાડ' + 'પાલો.'] નાનાં મોટાં બધા જ પ્રકારનાં ઝાડ ['આંબલી-પીપળી' (રમત).
**ઝાડ-પીપળી** સ્રી. [જુઓ 'ઝાડ' + 'પીપળી.'] જુઓ
**ઝાડ-પોંછ** (ઝાડય-પોંછ્ય) સ્રી. [જુઓ 'ઝાડવું[2]' + 'પોંછવું.'] ઝાડી ઝાપટી સાફ કરવાની ક્રિયા
**ઝાડ-ફાટણિયું** વિ. [જુઓ 'ઝાડ' + 'ફાટવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર. + 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઝાડ પણ ફાટી જાય એવી ઋતુને લગતું
**ઝાડ-ફૂટણી** સ્રી. [જુઓ 'ઝાડ' + ફૂટવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ઝાડમાં કોર આવવાની ઋતુ, વસંતઋતુ
**ઝાડ-બીડ** ન. [જુઓ 'ઝાડ' + 'બીડ.'] ઝાડવાં અને પુષ્કળ ઘાસવાળો ભૂભાગ [નાનું ઝાડ
**ઝાડવું[1]** ન. [જુઓ 'ઝાડ' + ગુ. 'વું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]
**ઝાડવું[2]** સ. ક્રિ. [રવા.] કપડા વગેરેથી ઝાપટી સાફ કરવું. (૨) ઝાડુથી વાળવું, સાવરણી ફેરવવી. (૩) (લા.) ધમકાવવું, ઊધડું લેવું. (કર્મણિ. અને પ્રે. જાણીતાં નથી.)
**ઝાડ-શેવાળ** પું. [જુઓ 'ઝાડ' + 'શેવાળ.'] નદી વહેળા વગેરેમાં ઊગતો એક બારમાસી છોડ
**ઝાડ-સાંકળ** સ્રી. વેલના પ્રકારનો એક છોડ
**ઝાડસી** સ્રી. ફૂલની કળી
**ઝાડા-વાટ** સ્રી. [જુઓ 'ઝાડો' + 'વાટ' (-માર્ગ)] (ગુદામાંથી) ઝાડો નીકળવાનો માર્ગ, ગુદા, મળદ્વાર
**ઝાડિયું** ન. [જુઓ 'ઝાડ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઝાડની ભાતવાળું એક કાપડ (સાડી માટેનું)
**ઝાડી** સ્રી. [સં. झाटिका (સંસ્કૃતીકરણ) > પ્રા. झाडिआ] અનેક પ્રકારની વનસ્પતિ એકબીજીમાં ગૂંચવાઈ ગઈ હોય એવો વન-પ્રદેશ, ગીચ જંગલ
**ઝાડુ** ન. [જુઓ 'ઝાડવું[2]' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] જમીન ઝાડવા –સાફ કરવા–વાળવાનું સાધન, સાવરણી. [૦ કાઢવું (રૂ.પ્ર.)

સાવરણીથી કચરો ખસેડવો. ૦ ખાવું (રૂ. પ્ર.) ઠપકો પામવું. ૦ પડવું, ૦ મળવું (રૂ. પ્ર.) તિરસ્કાર થવો. ૦ મારવું (રૂ.પ્ર.) દરકાર ન કરવી. (૨) ઠપકો આપવો]

ઝાડુ-વાળું વિ. [જુઓ 'ઝાડું' + 'વાળું' ત. પ્ર.] (લા.) ગામ કે નગર સાફ કરનાર (ભંગી હરિજન)

ઝાડો¹ પું. [જુઓ 'ઝાડ,' મળશુદ્ધિને માટે જવામાં વિવેક સાચવવા 'ઝાડે જવું' દ્વારા 'મળ'ને માટે રૂઢ.] (લા.) મળ, વિષ્ઠા, દસ્ત. (૨) રોગને કારણે થતો પાતળો મળ. [-ડા થવા (રૂ. પ્ર.) બીક લાગવી. -ડે જવું (રૂ. પ્ર.) હગવા જવું. -ડે ફરવું (રૂ. પ્ર.) હગવું. ૦ છૂટી જવો (રૂ. પ્ર.) અત્યંત ભયભીત થવું. ૦ જોવો (રૂ. પ્ર.) તપાસ કરવી. ૦ થવો (રૂ. પ્ર.) ઝાડાનો રોગ થવો. (૨) ખૂબ ભયભીત થવું]

ઝાડો² પું. [જુઓ 'ઝાડવું²' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઝાડવાની ક્રિયા. (૨) મંત્ર વગેરે બોલી વળગાડ કે એવું કાઢવાની ક્રિયા. [-ડા દેવા (રૂ. પ્ર.) મંત્ર બોલી ફૂંક મારવી. ૦ ના-(-નાં)ખવો (રૂ. પ્ર.) ભૂત કાઢવું, વળગાડ દૂર કરાવવો]

ઝાડો-ઝપટો પું. [જુઓ 'ઝાડો²' + 'ઝાપટવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઝાડવું અને ઝાપટવું એ, સાફસૂફી

ઝાતકાર પું. [અનુ.] પ્રકાશની રેખા, ઝગમગાટ. (૨) વિ. ઝગમગતું, ચળકતું

ઝાનમ ન. [અર. જહન્નમ્]. જુઓ 'જહન્નમ.'

ઝાપ(-પો)ટ (-ટચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝાપટવું.'] ઝપટાવાની ક્રિયા, ઝપાટો. (૨) થપાટ, લપડાક. (૩) વરસાદની જોરદાર છાંટ, વાછંટ. (૪) અડફટ. [૦ લાગવી (રૂ. પ્ર.) કોઈ વસ્તુ અફળાવી. ૦માં આવવું (રૂ. પ્ર.) ફસાઈ જવું]

ઝાપટ-ઝૂપટ (ઝાપટચ-ઝૂપટચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝાપટ,'-દ્વિર્ભાવ.] ધૂળ વગેરે ખંખેરી નાખવાની ક્રિયા. (૨) મંત્ર વગેરે ભણી ઝાડો નાખવાની ક્રિયા

ઝાપટવું સ. ક્રિ. [રવા.] કપડાની ઝાપટ મારી સાફ કરવું. (૨) ફટકારવું, મારવું, અફળાવવું. (૩) (લા.) ખૂબ ખાવું. ઝપટાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઝપટાવવું પ્રે., સ. ક્રિ. [ઝાપટી ના(-નાં)ખવું (રૂ. પ્ર.) ધમકાવવું]

ઝાપટિયું ન. [જુઓ 'ઝાપટવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] દાંડીની ટોચે ઝાપટવાને માટે બાંધેલું કપડું

ઝાપટિયો પું. [જુઓ 'ઝાપટિયું.'] વૈષ્ણવ મંદિરોમાં દર્શનાર્થીઓની ભીડને કાબૂમાં રાખવા હાથમાં લૂગડાનો વીંટલો રાખી એની લોકો ઉપર ઝાપટ મારનારો માણસ

ઝાપટું ન. [જુઓ 'ઝાપટવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] વરસાદનું તડતડાટી સાથે થોડા જ સમય માટે વરસવું એ, સરવડું

ઝાપોટ (-ટચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝાપટ.'] જુઓ 'ઝાપટ.'

ઝાપોટિયું ન. [જુઓ 'ઝાપોટ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (નદી તળાવ વગેરે સ્થળે) શૌચાદિ પતાવી ધોવાની ક્રિયા

ઝાફવું સ. ક્રિ. [રવા.] ઝાલવું, પકડવું. ઝફાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઝફાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

ઝાબ(-ભ) (-બ્ય, -ભ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'છાબ.' (૨) દૂધ ભરવાનું મોઢું વાસણ, ધાબું. (૩) પાણી ભરાઈ રહે તેવી નીચાણવાળી જમીન, ડોઝું

ઝાબ(-ભ)લું ન. [જુઓ 'ઝાબું(-ભું)' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] પાણી વગેરેનો નાનો ખાડો, ખાબોચિયું

ઝાબું(-ભું) ન. [જુઓ 'ઝાબ(-ભ)' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'જાબ.'

ઝાબૂક ન. એ નામનું એક ઝાડ

ઝાબો(-ભો) પું. [જુઓ 'ઝાબ(-ભ)' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] કુલ્લાં તેલ વગેરે ભરવાનું લાંબા મોંવાળું નાળચું. (૨) (લા.) રૂમાલને ચારે ખૂણે લટકાવવામાં આવતું ઘુઘરિયાળું તે તે છત્તર

ઝાભ (-ભ્ય) જુઓ 'ઝાબ.'

ઝાભલું જુઓ 'ઝાબલું.'

ઝાભું જુઓ 'ઝાબું.'

ઝાભો જુઓ 'ઝાબો.'

ઝામ (-મ્ય), ૦ઝૂમ (-મ્ય) સ્ત્રી. સમય

ઝામણ ન. જુઓ 'જામણ.'

ઝામણી સ્ત્રી. સોનીઓની અંગીઠડીમાં સળગાવવામાં આવતાં [નાનાં છોડિયાં

ઝામ-પાણી ન. [દે. પ્રા. झाम દાઝેલું + જુઓ 'પાણી.'] ગરમ ઈંટ અથવા લોઢાના ટુકડાને ઠંડા પાણીમાં નાખવાથી મળતું પાણી, છમ-પાણી. (વૈદક.)

ઝામર¹ પું. [દે. પ્રા. झामल] માથા સાથે સંબંધ ધરાવનારો [આંખનો એક રોગ

ઝામર² ન. સ્ત્રીઓનું પગનું એક ઘરેણું

ઝામર³ વિ. કાળું

ઝામર-ઝાળ વિ. [જુઓ 'ઝામર¹' + 'ઝાળ.'] (લા.) માથાના દુખાવાને કારણે ગડથોલાં ખાતું

ઝામર-ઝોળ પું. [અનુ.] ખોટો ડોળ, આડંબર. (૨) વિ. [ડગમગતું, ડામાડોળ

ઝામર-વા પું. [જુઓ 'ઝામર¹' + 'વા.²'] જુઓ 'ઝામર.¹'

ઝામરી સ્ત્રી. [સર૦ 'ઝામર.¹'] લોહીવિકારને કારણે ચામડી ઉપર ધોળી પાણી ભરેલી ફોલ્લીઓ ઊપડી આવવાનો રોગ

ઝામરો પું. [સર૦ 'ઝામર.¹'] હથેળીમાં કે પગના તળામાં [ઊપસી આવતો ફોલ્લો

ઝામવું સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. झाम તત્સમ] તપાવેલ ઈંટ વગેરેને ઠંડા પાણીમાં ચબકાવવાં, છમકારવું

ઝામી પું. ચાલાક, ધૂર્ત

ઝામો પું. ઘૂંટીને બનાવેલું પ્રવાહી

ઝામોર (-રચ) સ્ત્રી. કુમળી ડાળીઓવાળો ઝાડની ટોચનો [ભાગ, છજાર

ઝામોરીન પું. [અં.] અગાઉના કલીકટના રાજાનો ઇલકાબ. (સંજ્ઞા.)

ઝાયણી સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝારણી,²' પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] જુઓ ['ઝારણી.²'

ઝાયલ¹ વિ. [જુઓ 'ઝાલવું' દ્વારા.] ઝાલી રહેલું, પકડી રહેલું

ઝાયલ² વિ. [જુઓ 'જાહિલ.'] જુઓ 'જાહિલ.'

ઝાર¹ પું. જુવાળ, ભરતી, વેળ

ઝાર² પું. [અં. ઝાર] રશિયાના પ્રજાસત્તાક પૂર્વેના જૂના રાજાઓનો ઇલકાબ. (સંજ્ઞા.)

ઝાર-ઝાર પું. [ફા.] વિલાપ, કકળાંત. (૨) ક્રિ. વિ. ચોધાર આંસુએ, ઝારોઝાર

ઝારણ ન. [જુઓ 'ઝારવું¹' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] રેણ કરવું એ, સાંધણ. (૨) રેણ કરવાનો પદાર્થ. (૩) ઝાડ વગેરેનાં વધારાનાં ડાળી-ડાખળાં-પાંદડાં કાપી કાઢવાની ક્રિયા

ઝારણી¹ સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝારવું¹' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.]

ઝારવાની ક્રિયા

**ઝારણી²** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝારવું³'+ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] જુહારવાનો દિવસ, બેસતું વર્ષ. (૨) ઝાર-પટોળાં

**ઝાર-પટોળાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'જુહાર-પટોળાં.'] જુઓ 'જુહાર-પટોળાં.²' [ક્રિ. ઝરાવવું³ પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝારવું¹** સ.ક્રિ. રેણ કરવું, ધાતુ સાંધવી. ઝરાવું³ કર્મણિ.,

**ઝારવું²** જુઓ 'ઝરવું²'માં.

**ઝારવું³** જુઓ 'જુઓ 'જુહારવું.'

*ઝાર-શાહી સ્ત્રી. [જુઓ '*ઝાર²'+ફા.] (લા.) રશિયાના જૂના રાજાઓના જેવો જુલમી કે આપખુદ અમલ

**ઝારી¹** સ્ત્રી. [રજ.] લાંબી ડોક અને નાળચાવાળી માટી યા ધાતુની લોટી. (પુષ્ટિ.). (૨) ચોરીનાં વાસણોમાં સૌથી ઉપર ઢાંકવામાં આવતું તે તે ઢાંકણું

**ઝારી²** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝારો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નાનો ઝારો

**ઝારું** ન. ઝાડનું મોટું ડાળું. (૨) ધાડું, ટોળું

**ઝારો** પું. [જુઓ 'ઝરવું' દ્વારા.] બાગમાં કે રસ્તા ઉપર પાણી છાંટવાનું કાણાં-કાણાંવાળા ઢાંકણવાળા નાળચાનું વાસણ. (૨) તંબૂરાનો પિત્તળનો તાર, ખરજ સ્વરનો તાર. (૩) તંબૂરાના તાર નીચે ઘોડી ઉપર મૂકવામાં આવતો દોરો, જિવાળી. (૪) પેણામાંથી તળેલા પદાર્થ કાઢવાનું કાણાં-કાણાંવાળા રકાબી-ઘાટનો હાથો વળગાડ્યો હોય તેવું સાધન

**ઝારો-ઝાર** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઝાર-ઝાર.'] જુઓ 'ઝાર-ઝાર(૨).'

**ઝારો-નિઝાર** વિ. દૂબળું-પાતળું

**ઝારોળો** પું. એ નામની ગુજરાતના બ્રાહ્મણ અને વાણિયાની એક નાત અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**ઝાલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. કાનનું એક ઘરેણું (સ્ત્રીઓનું)

**ઝાલક** સ્ત્રી. [રવા.] જુઓ 'છાલક.' [૦ ના(-નાં)ખવી, ૦ મારવી (રૂ.પ્ર.) ઉદાર થઈ પડવું]

**ઝાલકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝાલક' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] મોટા ગાડામાં થોડી ઊંચાઈએ ભરેલા ઘાસની હેલ

**ઝાલ-કોકલ** પું. [જુઓ 'ઝાલવું' દ્વારા.] એ નામની છોકરાઓની એક રમત [છોકરાઓની એક રમત

**ઝાલ-કોબકો** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝાલવું' દ્વારા.] એ નામની

**ઝાલ-જલામણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'જલામણી;' પૂર્વે બે શ્રુતિઓનો દ્વિર્ભાવ.] એ નામની છોકરાઓની એક રમત

**ઝાલઠવો** પું. [જુઓ 'ઝાલવું' દ્વારા.] મજબૂત બાંધણીનો ચોરસ કૂવો

**ઝાલણ** ન. [જુઓ 'ઝાલવું'+ગુ. 'અણ' કર્તૃવાચક કૃ.પ્ર.] વસ્તુને ઝાલી રાખનાર પદાર્થ— મોભ વળા વગેરે

**ઝાલણ-ઝૂલણ** ન. [જુઓ 'ઝાલવું' + 'ઝૂલવું,'–બંનેને ગુ. 'અણ' ક્રિયાવાચક કૃ.પ્ર.] ખાટલાનો ઝોળો

**ઝાલર¹** (-રય) સ્ત્રી. [સં. झल्लरी] કાંસાનું ચપટ તાવડી-ઘાટનું વાદ્ય. (૨) વસ્ત્રની કિનારીને ચીણ ભરી તૈયાર કરેલી ઝૂલતી કોર, ઝૂલ, ફર ફર થાય તેવી કિનાર. (૩) પક્ષીની ચાંચ નીચેની ઝૂલતી ચામડી. (૪) માછલાં વગેરેમાં શ્વાસ લેવાનો અવયવ, ચૂઈ

**ઝાલર²** પું. એક કઠોળ, વાલ

**ઝાલર-ટાણું** ન. [જુઓ 'ઝાલર¹' + 'ટાણું;' સાંજે ગામડાંઓમાં દેવાલયમાં આરતી વખતે વાગતી ઝાલરને કારણે એ સમય.] (લા.) સાંઝનો સમય

**ઝાલર-દાર** વિ. [જુઓ 'ઝાલર¹' + ફા. પ્રત્યય] ઝાલરવાળું

**ઝાલર-પગું** વિ. [જુઓ 'ઝાલર¹' + 'પગ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] પગમાં ઝાલર જેવી ચામડીવાળું (બતક વગેરે). (૨) એ નામનો એક કરોળિયો

**ઝાલર-ફાડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝાલર¹' + 'ફાડ.'] જળચર પ્રાણીઓની મોઢાની ઝાલર જેવી એક ઇંદ્રિય કે જેની ફાટમાંથી વધારાનું પાણી નીકળી જાય છે.

**ઝાલરિયું** વિ. [જુઓ 'ઝાલર¹' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઝાલર જેવા અવાજવાળું [(૨) ખંજરી

**ઝાલરી** સ્ત્રી. [સં. झल्लरिका > પ્રા. झल्लरिआ] નાની ઝાલર.

**ઝાલરો** પું. બાંધેલો કુંડ. (૨) મજબૂત બાંધણીનો કૂવો

**ઝાલવું** સ.ક્રિ. પકડવું, ગ્રહવું. (૨) ઝકડવું, બંધનમાં મૂકવું. (૩) વળગવું. [ઝાલી રાખવું (રૂ.પ્ર.) જિદ્દ કરવી. ઝાલી પડવું (રૂ.પ્ર.) ચોટી રહેવું] ઝલાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઝલાવવું પ્રે., સક્રિ.

**ઝાલાવાડ** પું. [જુઓ 'ઝાલો' + 'વાડ.¹'] જ્યાં ઝાલા કુળના રાજપૂત આવીને વસ્યા તેવો સૌરાષ્ટ્રનો પૂર્વોત્તર પ્રદેશ. (સંજ્ઞા.). (૨) સૌરાષ્ટ્રમાંથી રાજસ્થાનની પૂર્વ સરહદે કોટા અને રતલામના કેટલાક પ્રદેશમાં ઝાલા જતાં પડેલું એ પંથકનું પણ નામ. (સંજ્ઞા.)

**ઝાલાવાડિયું** વિ. [+ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.], **ઝાલાવાડી** વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઝાલાવાડને લગતું, ઝાલાવાડનું

**ઝાલાં** ન., બ.વ. મહેણાં-ટોણાં. [૦ઝાલવાં (રૂ.પ્ર.) મહેણાં સહન કરવાં]

**ઝાલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝાલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઝાલાવંશની પુત્રી. (૨) ઝાલા વંશની રાણી કે ઝાલા કુળમાં પરણીને આવેલી સ્ત્રી [એક રાજકુળ અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**ઝાલો** પું. [જૂની દે. પ્રા. झल्ल જાતિ દ્વારા] રાજપૂતોનું

**ઝાવરો** પું. નાચનો એ નામનો એક પ્રકાર (વરકન્યાનો કન્યાને પિયરથી વરને ત્યાં આવ્યા પછી સવારમાં એમને ઊંચકીને કરાતો) [(૨) પાંદડાંની ગૂંથેલી સાદડી, ટટ્ટી

**ઝાવલી(-ળી)** સ્ત્રી. નાળિયેરી અને ખજૂરીની સૂકી ડાંખળી.

**ઝાવસોઈ** સ્ત્રી. [અર. 'યા હુસૈન્'] મોહરમમાં હુસેનના મૃત્યુને યાદ કરી કરવામાં આવતી રો-પીટ, ધાસોરાં. (૨) (લા.) હોહા, તોફાન. [૦ ઊઠવી (રૂ.પ્ર.) મારામારી થવી. ૦ કરવી (રૂ.પ્ર.) અવિચારી વર્તન કરવું. ૦ કૂટવી (રૂ.પ્ર.) રડારોડ કરવી. (૨) પોતાના દુઃખની વાત કર્યા કરવી]

**ઝાવળી** જુઓ 'ઝાવલી.'

**ઝાવાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'ઝાવું.'] પાણીમાં ડૂબતી વ્યક્તિનાં કાંઈક પકડી લેવા માટેનાં ફાંફાં

**ઝાવું** ન. [રવા.] હાથથી મારવામાં આવતું ફાંકું. (૨) પંખીની તરાપ. (૩) બચકું. (૪) ઉતાવળમાં કરેલો છરતો કે તોછડો ઘા. [૦ ના(-નાં)ખવું (રૂ.પ્ર.) વળગવું]

**ઝાહી** જુઓ 'ઝાઈ.' ('હ'વાળું રૂપ વ્યાપક નથી.)

**ઝાળ** સ્ત્રી. [સં. ज्वाला > પ્રા. जाला] જ્વાલા, આંચ, ભડકો.

[૦ ઊડવી, ૦ લાગવી (રૂ.પ્ર.) સખત રીતે દુભાવું. (૨) એકદમ ઉશ્કેરાઈ જવું. (૩) રીસે ભરાવું]

**ઝાંઈ(-ય)** સ્ત્રી. આછો પ્રકાશ, ઝાંખો પ્રકાશ

**ઝાંક(-ખ)ડું** ન. [જુઓ 'ઝાંખું' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] વરસાદ કે ધુમ્મસથી થયેલો ઝાંખો દિવસ

**ઝાંકણી** સ્ત્રી. સાંઠીઓની ગૂંથેલી સાદડી, ખાતરણી

**ઝાંકું** ન. [જુઓ 'ઝાંખું.'] સૂર્ય આથમતાં ધીમે ધીમે વધતું અંધારું

**ઝાંખ** (-ખ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝાંખવું.'] આંખના તેજની ઊણપ. [**૦ આવવી, ૦ વળવી** (રૂ.પ્ર.) આંખે ઓછું દેખાવું]

**ઝાંખડું** જુઓ 'ઝાંકડું.'

**ઝાંખપ** (-પ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝાંખું' + ગુ. 'પ' ત.પ્ર.] ઝાંખાપણું. (૨) ઝાંખું. (૩) (લા.) લાંછન, બટ્ટો, કલંક

**ઝાંખરિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ઝાંખરું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] (લા.) અંત્યજ, હરિજન

**ઝાંખરું** ન. [દે.પ્રા. झंखरअ-] ઝાડવાં-છોડવાઓનું કાંઈક સુકાઈ ગયેલું ડાળું (કાંટાવાળું યા કાંટા વિનાનું પણ). [**-રાં ઝીંટવાં** (રૂ.પ્ર.) ઝાંખરાં ગોઠવવાં. (૨) ઝઘડો કરવો. **-રાં ઝૂડવાં** (રૂ.પ્ર.) ઝઘડો કરવો. **૦ વળગવું** (રૂ.પ્ર.) લપ વળગવી, લફરું વળગવું. **૦ વળગાડવું** (રૂ.પ્ર.) લફરું ભળાવવું]

**ઝાંખવું** સ.ક્રિ. ઝાંખી નજરથી જોવું. **ઝંખાવું** (ઝક્ખાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઝંખાવવું** (ઝક્ખાવવું) પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝાંખાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝાંખું' + ગુ. 'આશ' ત.પ્ર.] ઝાંખાપણું

**ઝાંખી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝાંખું' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઝાંખી નજરથી જોવું એ. (૨) (લા.) ઠાકોરજીનાં ભાવપૂર્વક દર્શન. (પુષ્ટિ.). [**૦ કરવી** (રૂ.પ્ર.) ઠાકોરજીનાં દર્શન કરવાં. **૦ થવી** (રૂ.પ્ર.) ઠાકોરજીનાં દર્શન થવાં.]

**ઝાંખું** વિ. તદ્દન ઓછા પ્રકાશનું. (૨) ધૂંધળું, સ્પષ્ટ દેખાય નહિ તેવું. [**૦ થવું, ૦ પડવું** (રૂ.પ્ર.) શરમિંદા થવું. **૦ પાડવું** (રૂ.પ્ર.) શરમાવવું]

**ઝાંખું-ઝપ, ઝાંખું-ઝબ્બું, ઝાંખું-ધપ્પ** વિ. [જુઓ 'ઝાંખું' દ્વારા.] તદ્દન ઝાંખું. (૨) ઝંખવાણું

**ઝાંઝ**¹ ન. [રવા.] કાંસીજોડું (બે ઝાંઝ સામે અથડાવી વગાડાય છે.)

**ઝાંઝ**² (-ઝ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] ક્રોધથી થતી માનસિક ઉશ્કેરણી. [**૦ ચડ(-ઢ)વી** (રૂ.પ્ર.) ક્રોધને લઈ વિવેકશૂન્ય બનવું]

**ઝાંઝડ** વિ. [રવા.] ધૂંવાંફૂંવાં થનારું, ખૂબ ખિજાયેલું

**ઝાંઝ-પખા(૦વ)જ** ન., બ.વ. [જુઓ 'ઝાંઝ¹' + 'પખા(૦વ)જ.'] કાંસીજોડાં અને મૃદંગ

**ઝાંઝર** ન. [રવા.] સ્ત્રીઓના પગના કાંડાનું ઘરેણું, નૂપુર. (૨) ઝાંઝરું. [**૦ પહેરવાં** (-પેઃરવાં) (રૂ.પ્ર.) કેદમાં પકડાવું]

**ઝાંઝરિયાળ, -ળું** વિ., [જુઓ 'ઝાંઝર' + ગુ. 'ઇયું' + 'આળ,-ળું' ત. પ્ર.] જેણે ઝાંઝર પહેર્યાં છે તેવું

**ઝાંઝરિયું**¹ ન. [જુઓ 'ઝાંઝર' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઝાંઝર.' [**-યાં પહેરવાં** (-પેઃરવાં) (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'ઝાંઝર પહેરવાં.'] [વિલું ચૂરમું

**ઝાંઝરિયું**² ન. [રવા.] ઘઉંના તાજા પોંકને ખાંડીને બના-

**ઝાંઝરિયો** પું. [જુઓ 'ઝાંઝરિયું.¹'] (લા.) થનગનાટ

**ઝાંઝરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝાંઝર' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઝાંઝરની નાજુક જોડી, બાળકીઓને પગમાં પહેરવાની ઘૂઘરીવાળી સાંકળી. (૨) ઘૂઘરીઓ બાંધી હોય તેવી લાકડી

**ઝાંઝરું** ન. [રવા.] ઘણાં પગોવાળું કાનખજૂરાના ઘાટનું ભર્યા ડિલવાળું જીવડું, એરુ-ઝાંઝર

**ઝાંઝવાં** ન., બ.વ. [સં. झञ्झावात > પ્રા. झंझावाअ- પું.] (લા.) ઉનાળામાં પવન અને તેજના સંક્રમણે થતો પાણીનો આભાસ, મૃગજળ. (૨) આંખે અનુભવાતી ઝાંખપ. [**૦નું જળ, ૦નું નીર** (રૂ. પ્ર.) મૃગજળ] [ઝાંખું દેખાવું એ

**ઝાંઝાં-માંઝાં** ન., બ.વ. [અનુ.], **ઝાંઝાં-મૂંઝું** ન. [અનુ.]

**ઝાંઝી** વિ. [જુઓ 'ઝાંઝ²' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ગુસ્સેદાર, ક્રોધી. (૨) ચીડિયું

**ઝાંઝીડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ઝંઝેડવું, ખંખેરવું. **ઝાંઝીડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઝાંઝીડાવવું**, પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઝાંઝીડાવવું, ઝાંઝીડાવું** જુઓ 'ઝાંઝીડવું'માં.

**ઝાંઝુ** ન. [જુઓ 'ઝાંઝવાં,' લાઘવ.] જુઓ 'ઝાંઝવાં.' [**૦જળ** (રૂ. પ્ર.) મૃગજળ] [(લા.) તુચ્છ વસ્તુ

**ઝાંટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. झंटी] ગુહ્ય ભાગના વાળ. (૨)

**ઝાંટક** વિ. [જુઓ 'ઝાંટ' દ્વારા.], **ઝાંટાં-તોડ** વિ. [જુઓ 'ઝાંટું,'-બ. વ. + 'તોડવું'] (લા.) નમાલું. (૨) તુચ્છ

**ઝાંટું** ન. [જુઓ 'ઝાંટ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઝાંટ.' [**-ટે માર્યું જવું** (રૂ. પ્ર.) હડધૂત થઈ ચાલ્યા જવું]

**ઝાંતર** ન. ગાડામાંનું નીચેનું ભંડારિયું-ભંડકિયું. (૨) પીંજણી બાંધવાનું દોરડું

**ઝાંપ** (-પ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. झंप-ઢાંકવું] સાદડી. (૨) છાપરાનું છાજ. (૩) નાની છાબડી. (૪) મરઘાં કૂકડાં રાખવાનું પાંજરું. [**૦ પડવી, ૦ વળવી** (રૂ. પ્ર.) આંખે ઝાંખ અનુભવવી]

**ઝાંપડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝાંપડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઝાંપડાની જાતની સ્ત્રી. (૨) એ નામની એક મેલડી (દેવી.) (સંજ્ઞા.) [**૦ મૂકવી, ૦ મેલવી** (રૂ. પ્ર.) મેલી વિદ્યાનો પ્રયોગ કરવો]

**ઝાંપડો** પું. [દે. પ્રા. झंप-ઢાંકવુંનો વિકાસ] ભંગી હરિજનની હવે પ્રચારમાં લુપ્ત થઈ ગયેલી સંજ્ઞા. (સંજ્ઞા.)

**ઝાંપલિયો** પું. [જુઓ 'ઝાંપલો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] નાનો ઝાંપો, નાનો દરવાજો (બાગ વાડા ખેતર વગેરેનો)

**ઝાંપલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝાંપલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] તદ્દન નાનો દરવાજો (બાગ વાડા ખેતર વગેરેનો). (૨) (લા.) ગામમાં આયાત થતા માલની ગામડાંમાં લેવાતી જગાત. (૩) ગામડાનું સદાવ્રત

**ઝાંપલી-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [જુઓ 'ઝાંપલી' + ફા. 'બન્દ્.'] જેને ઝાંપલી કરી લેવામાં આવી છે તેવું, નાના ઝાંપાવાળું

**ઝાંપલો** પું. [જુઓ 'ઝાંપો' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનો ઝાંપો (ગામ કે વંડાનો)

**ઝાંપવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. झंप-] ઢાંકવું. (૨) બંધ કરવું. **ઝંપાવું**² (ઝમ્પાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઝંપાવવું**³ (ઝમ્પાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઝાંપા-ખરચ, ઝાંપા-ખર્ચ** પું., ન. [જુઓ 'ઝાંપો' + 'ખરચ' 'ખર્ચ.'] ગામડાંમાં આવનાર અજાણ્યા મહેમાનને કે સરકારી અમલદારને માટે ભોજન વગેરેના કરવામાં આવતા ખર્ચ, ચોરા-ખર્ચ

**ઝાંપા-ખાતું** ન. [જુઓ 'ઝાંપો' + 'ખાતું.'] ગામડાની ઉઘરાવાતી જગાતના અને અજાણ્યા મહેમાન કે સરકારી અમલદારને અપાતી મહેમાનગીરીના ખર્ચનો હિસાબ

**ઝાંપા-બંધ** (બન્ધ) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઝાંપો' + 'બંધ.'] ગામમાં હાજર દરેકને ભોજન કરાવવામાં આવે એમ, ગામ-ધુમાડે, ધુમાડા-બંધ

**ઝાંપી** સ્ત્રી. [જુઓ દે. પ્રા. झंपिआ] વાંસ નેતર વગેરેની ચીપોની પેટી (ખાસ કરીને પ્રવાસમાં ઠાકોરજીને રાખવાની). (પુષ્ટિ.). (૨) એવો દાબડો

**ઝાંપો** પું. [દે. પ્રા. झंप-ढांकवुं દ્વારા] નગર ગામ બાગ વગેરેનો દરવાજો, કોટનો દરવાજો, ભાગોળનો દરવાજો. (૨) (લા.) પોલીસ-ચોકી. (૩) કેદખાનું. [**-પે ઝાલકો** ના(-નાં)ખવી, **-પે ઝાલકો મારવી** (રૂ. પ્ર.) ખોટી ઉદારતા બતાવવી. **-પે નોતરાં** (-નોતરાં) (રૂ. પ્ર.) ગામ ધુમાડાબંધ જમાડવું એ. **-પે બેસીને** (-બેસીને) (રૂ. પ્ર.) તદ્દન પ્રગટ રીતે, ખુલ્લંખુલ્લા. **૦ ચૂકવવો** (રૂ. પ્ર.) શુભ પ્રસંગે વસવાયાંને એમનો દાદ આપવો. **૦ ઝૂકવો** (રૂ. પ્ર.) પોતાની જબાન લંબાવ્યા કરવી. **૦ દઈને** (રૂ. પ્ર.) સંપૂર્ણ રીતે. **ગામ-ઝાંપે**(રૂ. પ્ર.) તદ્દન જાહેરમાં]

**ઝાંફ** (-ફય) સ્ત્રી. ડાંફ, કદમ

**ઝાંબક**[1] પું. કપાળ મોં અને ગળાની નસો ફુલાવીને ગાનારો ગાયક [વાનો એ નામનો એક મલમ

•**ઝાંબક**[2] (ઝામ્બક) ન. [અં.] માથાનો દુખાવો વગેરે મટાડ-

**ઝાંભ** (-ભ્ય) સ્ત્રી. ઊંડાઈ, ઊંડાણ. (૨) નીચાણ. (૩) જમીનનો ઢોળાવ. (૪) ખાડો

**ઝાંય** જુઓ 'ઝાંઈ.' [જમીન

**ઝાંવરી** સ્ત્રી. પાણી ભરાઈ રહે તેવી નીચાણવાળી ફળદ્રુપ

**ઝાંવલી** સ્ત્રી. [અનુ.] આંખ મારી કરવામાં આવતો ઇશારો. (૨) (લા.) ઝળક, તેજ:-કિરણ, પ્રકાશની રેખા

**ઝિકલાવવું** જુઓ, 'ઝીંકલાવવું'માં.

**ઝિ(-ઝીં)કાટવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઝીંકવું.'] સખત માર મારવો, ઝીંકવું. **ઝિ(-ઝીં)કાટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઝિ(-ઝીં)કાટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઝિ(-ઝીં)કાટાવવું, ઝિ(-ઝીં)કાટાવું** જુઓ 'ઝિ(-ઝીં)કાટવું'માં.

**ઝિ(-ઝીં)કાવવું, ઝિ(-ઝીં)કાવું** જુઓ 'ઝી(-ઝીં)કવું'માં.

**ઝિકાળવો** પું. ઈંટોનો ભૂકો, રોડાંનો ભૂકો, ઝિકાળો

**ઝિકાળી** સ્ત્રી. ઈંટ

**ઝિકાળો** જુઓ 'ઝિકાળવો.'

**ઝિકોટો** જુઓ 'ઝીંકોટો.'

**ઝિઝાવવું, ઝિઝાવું** જુઓ 'ઝીઝવું'માં.

**ઝિટાવવું, ઝિટાવું** જુઓ 'ઝીટવું'માં.

**ઝિ(-ઝી)ણવટ** (-ટય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝીણું'+ગુ. 'વટ' ત.પ્ર.; સર૦ 'જુનવટ.'] ઝીણાપણું, બારીકી. (૨) (લા.) ચતુરાઈ

**ઝિતરંગાઈ** (-રઙ્ગાઈ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝિતરંગું' + ગુ.'આઈ' ત. પ્ર.] ઝિતરંગાપણું, આબાદી, સુખ-શાંતિ

**ઝિતરંગું** વિ. આબાદ, સુખી

**ઝિદીલું** ન. બકરીનું બચ્ચું, બદીલું

**ઝિપલાવવું** અ. ક્રિ. જુઓ 'ઝંપલાવવું.'

**ઝિપાવવું, ઝિપાવું** જુઓ 'ઝીપવું'માં.

**ઝિમે(-મો)લ** (-લ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'ઘિમેલ.'

**ઝિમેલો** પું. [જુઓ 'ઝિમેલ.'] રાતો મકોડો

**ઝિયાગડું, ઝિયાણું, ઝિયાયણું, ઝિરાયણું** ન. [સં. दुहितृ > પ્રા. धिया ના વિકાસમાં] દીકરીની પહેલી પ્રસૂતિ પિયરમાં થતાં એના બાળક સાથે સાસરે વોળાવતાં અપાતો કરિયાવર

**ઝિરંગી** (ઝિરઙ્ગી) સ્ત્રી. વંદાની જાતનું એક જંતુ

**ઝિર્કોનિયમ** ન. [અં.] એ નામની એક મૂળ ધાતુ (ર.વિ.)

**ઝિલણિયું** વિ. [જુઓ 'ઝીલણ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઝીલી લેનારું, ઉપરથી આવેલું પકડી રાખનારું. (૨) નદી તળાવ સરોવર વગેરેમાં સ્નાનનો આનંદ લેનારું

**ઝિલાણું**[1] જુઓ 'ઝિયાગડું.' [જુઓ 'ઝીલું.'

**ઝિલાણું**[2] ન. [જુઓ 'ઝીલું' + ગુ. 'આણું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.]

**ઝિલાવવું, ઝિલાવું** જુઓ 'ઝીલવું'માં.

**ઝિલોળી** સ્ત્રી. એક ઊંચી જાતની આંબાની કેરી

**ઝિલોર** પું. મોટી વિશાળ જગ્યા. (૨) નીચી જમીનનો મોટો વિશાળ પ્રદેશ

**ઝિલ્લિકા, ઝિલ્લી** સ્ત્રી. [સં.] કંસારી, છીપી, તમરું (જીવડું)

**ઝિંક** (ઝિઙ્ક) સ્ત્રી. [અં.] જસતની ધાતુ. (૨) જસતની ધાતુની ભસ્મ, કાસાંજણ (આંખ ઊઠ્યાની દવા)

**ઝિંદા-દિલ** (ઝિન્દા-) વિ. [ફા. 'દિલ' દ્વારા.] ખુલ્લા અને ઉદાર દિલનું. (૨) ખુશ-મિજાજ. (૩) વિનોદ-પ્રિય

**ઝિંદાદિલી** (ઝિન્દા-) સ્ત્રી. [ફા.] ઝિંદાદિલ હોવાપણું

**ઝિંદાબાદ** (ઝિન્દા) કે. પ્ર. [ફા.] 'અમર રહો' એવો ઉદ્ગાર

**ઝીકણ** જુઓ 'ઝીંકણ.[1]'

**ઝીકણું** જુઓ 'ઝીંકણું.'

**ઝીકલું** જુઓ 'ઝીંકલું.'

**ઝીકલવું** વિ. [જુઓ 'ઝીંકલવું.'] દાબીને કામ લેનારું. (૨) બૂમ મારનારું

**ઝીકો** જુઓ 'ઝીંકો.'

**ઝી(-ઝીં)શું** ન. વંદો, ભોડો (જીવડું). (૨) તમરું, ઝીંગર

**ઝીઝવું** જુઓ 'ઝૂઝવું.' **ઝિઝાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝિઝાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઝીટવું** સ.ક્રિ. [રવા.] ચિટકાવવું, ચોપડવું, વળગાડવું. (૨) વીટવું. (૩) ફેંકવું. **ઝિટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઝિટાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.

**ઝીણ**[1] ન., (-ણ્ય) સ્ત્રી. કેરીની અંદર જાળી બંધાવી એ. [**૦ બાઝવી, -ણું** (રૂ.પ્ર.) કેરીના ગોટલા ઉપર જાળી બંધાવી]

**ઝીણ**[2] (-ણ્ય) જુઓ 'ઝેણ.'

**ઝીણકું** વિ. [જુઓ 'ઝીણું' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત.પ્ર.],**ઝીણકૂડું** વિ. ['ઝીણકું' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઘાટ કદ માપ ઉંમર વગેરેમાં નાનું

**ઝીણ-ઝીણિયું** ન [રવા.] સુકાતાં બીમાં 'ઝણ ઝણ' અવાજ

થાય તેવા પ્રકારનું એક વૃક્ષ

**ઝીણુ-ઝીણું** વિ. [જુઓ 'ઝીણું,'–દ્વિર્ભાવ.] તદ્દન ઝીણું, બારીક

**ઝીણપ** (-પ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝીણું' + ગુ. 'પ' ત. પ્ર.], –પણ ન. + ગુ. 'પણ' ત. પ્ર.] ઝીણાપણું

**ઝીણુ-પોતું** વિ [જુઓ 'ઝીણું' + 'પોત' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] ઝીણા આછા પોતવાળું, બારીક વણતરનું [(પદ્યમાં.)

**ઝીણલું** વિ. [જુઓ 'ઝીણું' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત પ્ર.] ઝીણું.

**ઝીણવટ** (-ટ્ય) જુઓ 'ઝિણવટ.' (સર૰ 'જુનવટ,' બંનેની સરખી પ્રક્રિયા હોઈ હ્રસ્વ સ્વાભાવિક)

**ઝીણા-બોલું** વિ. [જુઓ 'ઝીણું' + 'બોલવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] ઝીણે અવાજે બોલનારું, ધીમા કે તીણા સાદવાળું

**ઝીણાશ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝીણું' + ગુ. 'આશ' ત.પ્ર.] જુઓ 'ઝીણપ.'

**ઝીણી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝીણું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] પાંચ + પાંચ-અષ્ટમાંશ અંશનો ખૂણો બતાવતી નિશાની, અધ-તીર. (વહાણ.)

**ઝીણું** વિ. [સં. क्षीणक- > પ્રા. झीणअ-] ઘાટ કદ માપ વણાટ વગેરેમાં સૂક્ષ્મતા તરફ જતું, બારીક. (૨) નાજુક. (૩) પાતળું. (૪) નાનું. (૫) (અવાજમાં) તીણું-ધીમું. (૬) (લા.) ચતુર. (૭) કરકસરિયું. [૦ કાંતવું (રૂ. પ્ર.) બારીકીથી તપાસ કરવી. (૨) બોલવામાં વધુ પડતી ચતુરાઈ કે ચીકણાશ કરવી. ૦ જાડું (રૂ.પ્ર.) સાચું-ખોટું. ૦ જોવું (રૂ.પ્ર.) બારીક તપાસ કરવી. -ણો તાવ (રૂ.પ્ર.) બહાર વરતાતો ન હોય તેવો ઓછા પ્રમાણનો તાવ]

**ઝીણું-મોટું** વિ. [જુઓ 'ઝીણું' + 'મોટું.'] નાનું-મોટું તમામ. (૨) (લા.) સાધારણ, સામાન્ય [વધુ ઝીણું

**ઝીણેરું** વિ. [જુઓ 'ઝીણું' + ગુ. 'એરું' તુલનાત્મક ત. પ્ર.]

**ઝી-તાવણી** સ્ત્રી. ઘી તાવવા માટેની માટીની તોલડી

**ઝીનિયા** સ્ત્રી. એ નામનો એક છોડ (જુદાં જુદાં રંગનાં ફૂલ આપતો)

**ઝીપટ** ન. [રવા.] વરસાદનું ઝાપટું [બાંધેલી ઝૂંપડી

**ઝીપટ-મઢી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'મઢી.'] વરસાદમાંથી બચવા

**ઝીપટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝીપટો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચોમાસામાં ઊગતો એક છોડ [જાય છે તે ફૂલ

**ઝીપટું** ન. [જુઓ 'ઝીપટો.'] ઝીપટાનું કપડામાં ચોંટી

**ઝીપટો** પું. એ નામનું એક ફૂલઝાડ. (૨) એ નામનું ચોમાસામાં થતું એક ઘાસ [પડવું એ, ઝંપલાવવું એ

**ઝીપલું** ન. [જુઓ 'ઝીપવું' + ગુ. 'લું' કૃ.પ્ર.] ઉપરથી કૂદી

**ઝીપવું** સ.ક્રિ. [રવા.] ઝીલી લેવું, ઉપરથી આવતું પકડી લેવું, જીતવું. (૨) એકબીજાના બોલ ઉપાડી લેવા. **ઝિપાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઝિપાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝીમલ** (-લ્ય) જુઓ 'ઝિમેલ'–'થિમેલ.'

**ઝી(-ઝે)મી** સ્ત્રી. એક જાતની કાળા રંગની સાડી (ભરતવાળી)

**ઝીરો** પું. [અં.] શૂન્ય, મીડું

**ઝીલ**[૧] (-લ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. झिल्ली] એ નામનો એક નાનો વગડાઉ છોડ (જેનાં દાતણ થાય છે.)

**ઝીલ**[૨] (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝીલવું' (નાહવું)] ઊંડા પાણીવાળો ધરો. (૨) નીચાણવાળી જગ્યા. (૩) છાલક, છોળ

**ઝીલ**[૩] (-લ્ય) સ્ત્રી. સામો લણવાનું વાંસનું એક સાધન

**ઝીલ**[૪] (-લ્ય) સ્ત્રી. માટી કાચ વગેરેની મોટી કોઠી

**ઝીલ**[૫] (-લ્ય) સ્ત્રી. તંબૂરાનો તાર

**ઝીલકો** પું. [જુઓ 'ઝીલવું' + ગુ. 'કો' કૃ. પ્ર.] (પાણીમાં મારવામાં આવતો) કૂદકો

**ઝીલડી** સ્ત્રી., **-ડો** પું. [જુઓ 'ઝીલ[૧]' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઝીલ.[૧]'

**ઝીલણ**[૧] ન. [જુઓ 'ઝીલવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ઊંચેથી પડતું ઝીલી લેવું–જીતી લેવું એ. (૨) નવાણમાંનું સ્નાન

**ઝીલણ**[૨] (-ણ્ય) સ્ત્રી. સાળાની પત્ની, સાળાવેલી, સાળેલી

**ઝીલણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝીલવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર. + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઝીલી લેવું એ. (૨) (લા.) મોજ, આનંદ

**ઝીલણું** ન. [જુઓ 'ઝીલવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ઝીલણ.[૧]' (૨) હીંચ હમચી તેમજ ગાવા વખતે ગવાતી તૂક ગાવા ઉપાડી લેવી એ ક્રિયા [એક જાત

**ઝીલવા** સ્ત્રી. મીઠા પાણીની શીંગડાવાળી નાની માછલીની

**ઝીલવું** અ.ક્રિ. [દે.પ્રા. झिल्ल] નવાણમાં પડી સ્નાન કરવું, નવાણમાં નાહવું. (૨) સ.ક્રિ. ઉપરથી આવતું પકડી લેવું, ઝીપવું, જીતવું. (૩) ગવાતી તૂક ગાવા ઉપાડી લેવી. **ઝિલાવું** ભાવે., કર્મણિ., ક્રિ. **ઝિલાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝીલું** ન. [જુઓ 'ઝીલ[૨]' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] ખાડો. (૨) ખાડામાંથી ખેતરમાં પાણી પાવા ઊંચકનારું પતરાનું લાંબું સાધન. (૩) હીંકવામાંથી પાણી કાઢવાનું વાસણ. [-લાં-જોડવાં, ૦ જોડવું (રૂ.પ્ર.) સબડકા મારી ખાવું]

**ઝીલો** પું. [જુઓ 'ઝીલ[૪]' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ઝીલ.[૪]' (૨) સોનાનું માથામાં પહેરવાનું એક ઘરેણું

**ઝીવર** પું. [સં. धीवर] માછીમાર

**ઝીંક** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝીંકવું.'] ઉપરથી નીચે અફળાવવાની ક્રિયા (લૂગડાં ધોતી વખતે તેમ કોઈ પદાર્થ પછાડતી વેળા), ઝીંકણું. [૦ ઝાલવી (રૂ.પ્ર.) (સામનો માર વગેરે સામે) ટકી રહેવું]

**ઝીંકણ**[૧] ન. [જુઓ 'ઝીંકવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ઝીંક.'

**ઝીંકણ**[૨] ન. તારેતાર મેળવી સાંધવાની ક્રિયા, તૂણવું એ

**ઝીંકણું** ન. [જુઓ 'ઝીંકવું' + ગુ. 'અણું' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ઝીંકણ.[૧]'

**ઝીંકલવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ઝીંકવું' + ગુ. 'લ' મધ્યગ.] નાખી દેવું, ફેંકી દેવું. **ઝીંકલાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઝીંકલાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.

**ઝીંકલાવવું, ઝીંકલાવું** જુઓ 'ઝીંકલવું'માં.

**ઝીંકલું** વિ. દાબીને કામ લેનારું, ઝીકલું

**ઝીંકવું** સ.ક્રિ. [રવા.] ઝીંકલવું, ફેંકી દેવું. (૨) ઉપરથી નીચે પછાડવું–અફળાવવું. (૩) (લા.) જોરથી મારવું, ફટકારવું. (૪) ઉતાવળે ચાલવું. **ઝીંકાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઝીંકાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.

**ઝીંકાટવું** જુઓ 'ઝિકાટવું'માં.

**ઝીંકાટાવવું, ઝીંકાટાવું** જુઓ 'ઝિ(-ઝીં)કાટવું'માં.

**ઝીંકાવવું, ઝીંકાવું** જુઓ 'ઝીંકવું'માં.

**ઝીંકી** સ્ત્રી. રજ, ધૂળ. (૨) રેતી

**ઝીંકો** પું. [જુઓ 'ઝીંકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] (લા.) પાટી ઉપર ધૂળ નાખવાની ક્રિયા

**ઝીંકો** પું. ઈંટ કે રોડાંનો ભૂકો, ઝિકાળવો, ઝિકાળો

**ઝીંકોટો** પું. [જુઓ 'ઝીંકવું' + ગુ. 'ઓટો' કૃ.પ્ર.] આંચકો, ધક્કો

**ઝીંકોળું** ન. [જુઓ 'ઝીંકવું' + ગુ. 'ઓળું' કૃ.પ્ર.] (લા.) હીંચકો, હિલોળો. (૨) આનંદ, મોજ

**ઝીંખવું** અ.ક્રિ. [અનુ.] આંસુ પાડવાં. (૨) શોક કરવો. **ઝીંખાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝીંખાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝીંખાવવું, ઝીંખાવું** જુઓ 'ઝીંખવું'માં.

**ઝીંગર** ન. જુઓ. 'ઝીંગું.'

**ઝીંગાડ,-ર** (-ડચ,-રચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝીંગાડ(-ર)વું.'] મીઠી ચીસ

**ઝીંગાડ(-ર)વું** અ.ક્રિ. [રવા.] મીઠી મધુર ચીસ પાડવી. (૨) આતુરતાથી બોલવું. **ઝીંગાડા(-રા)વું** ભાવે., ક્રિ. **ઝીંગાડા(-રા)વવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝીંગાડા(-રા)વવું, ઝીંગાડા(-રા)વું** જુઓ 'ઝીંગાડ(-ર)વું'માં.

**ઝીંશું** ન. જુઓ 'ઝીંગું.'

**ઝીંગૂર** ન. [હિં.] જુઓ 'ઝીંગું.'

**ઝીંગોર** પું. [જુઓ 'ઝીંગોરવું.'] મધુર અવાજ, ટહુકાર. (૨) મોટેથી બોલતાં કર્કશ થઈ પડતો અવાજ

**ઝીંગોરવું** અ.ક્રિ. [રવા.] મધુર ટહુકાર કરવો. **ઝીંગોરાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝીંગોરાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝીંગોરાવવું, ઝીંગોરાવું** જુઓ 'ઝીંગોરવુ'માં.

**ઝીંજીર** ન. માથામાં પહેરવાનું સ્ત્રીઓનું એક ઘરેણું.

**ઝીંઝકો** પું. એક અડબાઉ જાતની ગદબ

**ઝીંઝણી** સ્ત્રી. એ નામનું એક વૃક્ષ

**ઝીંઝર(-વ)ટો, ઝીંઝરવટો** પું. ઝીપટો નામનું ઘાસ

**ઝીંઝરું** ન. ચણાનો પોપટા સાથેનો છોડ

**ઝીંઝરૂટ** ન. એ નામનો એક છોડ

**ઝીંઝવટો** જુઓ 'ઝીંઝરટો'–'ઝીપટો.'

**ઝીંઝવડી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ઝીંઝવો** પું. એ નામનું એક પૌષ્ક ઘાસ

**ઝીંઝસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. શરપંખો નામની વનસ્પતિ

**ઝીંઝી** સ્ત્રી. એ નામનું એક જંગલી ઝાડ, આસોતરી, મવેડી (એનાં પાન 'બીડી' બનાવવાના કામમાં આવે છે.)

**ઝીંઝો** પું. માટીનો ગરબો

**ઝીંઝોટી** સ્ત્રી. એ નામની એક રાગિણી. (સંગીત.). (૨) એ નામની એક વનસ્પતિ [નકામી પીડા

**ઝીંટ**[૧] (-ટચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝીંટવું.] લપ, લફરું, વળગણ,

**ઝીંટ**[૨] (-ટચ) સ્ત્રી. બકરાના વાળ

**ઝીંટવું** સ.ક્રિ. [રવા.] કાંટાવાળાં ઝાંખરાંઓને એકબીજામાં વળગાડવાં. **ઝીંટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઝીંટાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝીંટાવવું, ઝીંટાવું** જુઓ 'ઝીંટવું'માં.

**ઝીંડું**[૧] ન. [જુઓ 'ઝીંટ[૧]' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ઝીંટ.[૧]' ['ઝીંટ.[૨]'

**ઝીંડું**[૨] ન. [જુઓ 'ઝીંટ[૨]' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ

**ઝીંડારી** સ્ત્રી. હેરાનગતિ, મુશ્કેલી

**ઝીંથરકાં, -ડાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'ઝીંથરું' + ગુ. 'ક'–'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.], **ઝીંથરાં** ન., બ.વ. [અનુ.] માથા ઉપરના ઓળ્યા ન હોય એ રીતના ડૂચા જેવા વાળ

**ઝુઓલોજી** સ્ત્રી. [અં.] પ્રાણિ-વિદ્યા

**ઝુક-ઝુકાટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂક–ઝૂક' + ગુ. 'આટી' ત.પ્ર.] (લા.) રંગત, રમઝટ

**ઝુકંડા** (ઝુકણ્ડા) પું., બ.વ. [જુઓ 'ઝુકાવવું,' એ દ્વારા થયેલો શબ્દ.] (લા.) રંગરાગ ભોગવિલાસ ખાણીપીણી માણવાં એ

**ઝુકાડ(-ર)વું** જુઓ 'ઝૂકવું'માં.

**ઝુકાવ** પું. [જુઓ 'ઝૂકવું' + ગુ. 'આવ' કૃ.પ્ર.], **ઝુકાવટ** (-ટચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂકવું' + ગુ. 'આવટ' કૃ.પ્ર.], **ઝુકાવડો** પું. [જુઓ 'ઝુકાવ'+ગુ. 'ડો' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઝુકાવવાની ક્રિયા (ઊંટ હાથી વગેરેને). (૨) એક બાજુ નમાવવું એ. (૩) (લા.) વલણ, વૃત્તિ

**ઝુકાવવું, ઝુકાવું** જુઓ 'ઝૂકવું'માં.

**ઝુખલસી** પું. એક જાતનો હીરો

**ઝુખંડ** (ઝુખણ્ડ) ન. ઝૂમખો, જથ્થો, સમૂહ

**ઝુઝકારવું** સ.ક્રિ. [રવા.] ઉશ્કેરવું, ધખવવું, ખીજવવું. **ઝુઝકારાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઝુઝકારાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝુઝકારાવવું, ઝુઝકારાવું** જુઓ 'ઝુઝકારવું'માં.

**ઝુઝવારો** પું. જુદાપણું, અલગતા, ભિન્નતા [ઝૂઝનારું

**ઝુઝાઉ** વિ. [જુઓ 'ઝૂઝવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ.પ્ર.] લડે એવું,

**ઝુઝાડવું** જુઓ 'ઝૂઝવું'માં.

**ઝુઝાર** પું. [સં. योद्धृ નું પ. વિ., બ.વ. योद्धारः > પ્રા. जोद्धारो ગુ.માં એ.વ.] ઝૂઝનારો, યોદ્ધો, લડવૈયો

**ઝુઝારો** પું. [જુઓ 'ઝુઝાર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] યુદ્ધમાં હણાઈ ગયેલાની સ્મૃતિમાં ઊભો કરેલો આકૃતિવાળો પથ્થર, પાળિયો, પાવળિયો, 'હીરો-સ્ટોન'

**ઝુઝાવવું, ઝુઝાવું** જુઓ 'ઝૂઝવું'માં.

**ઝુટાળવું** સ.ક્રિ. ભોજનની થાળી કે વાસણ એઠાં કરવાં, બોટવું. **ઝુટાળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઝુટાળાવવું** પ્રે.સ.ક્રિ.

**ઝુટાળાવવું, ઝુટાળાવું** જુઓ 'ઝુટાળવું'માં.

**ઝુડાવવું, ઝુડાવું** જુઓ 'ઝૂડવું'માં.

**ઝુડૂપ** ન. જાળું-ઝાંખરું [હોય એમ

**ઝુણ ઝુણ** ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ઝુણ ઝુણ' એવો અવાજ થતો

**ઝુબાવવું, ઝુબાવું** જુઓ 'ઝૂબવું'માં.

**ઝુમખડી** સ્ત્રી. સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝુમખડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] તૂરિયાં-ગલકાંના પ્રકારનાં સારી રીતે નાનાં ફળ ઝૂમખાંમાં આપનારો એ નામનો વેલો

**ઝુમખડું** ન. [જુઓ 'ઝૂમખું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઝુમખડીના વેલામાં થતું તે તે ફળ

**ઝુમખાતી** વિ.,સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂમખું.'–ના.ધા. + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ. + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઝૂમખાના રૂપમાં થતી એક પ્રકારની દ્રાક્ષ

**ઝુમાવવું, ઝુમાવું** જુઓ 'ઝૂમવું'માં.

**ઝુમ્બેશ** સ્ત્રી. [ફા. जुम्बिश्] ચળવળ, હિલચાલ (જોશ-પૂર્વકની). (૨) (લા.) પ્રતીકાર, સામનો

**ઝુમ્મર** પું. [જુઓ 'ઝૂમવું' દ્વારા.] એકસાથે જેમાં ઘણા દીવા રાખી શકાય તેવું કાચનું સુશોભન (છતમાં લટકાવાતું). (૨) બાળકના ઘોડિયા ઉપર બાંધવાનું લાકડાનું સુશોભન

**ઝુમ્મર-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝુમ્મર' + 'વેલ.'] રાતાં

ફૂલોવાળી એક વેલ

**ઝુરાપો** પું. [જુઓ 'ઝૂરવું' + ગુ. 'આપો' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ઝૂરણ.'

**ઝુરાવવું, ઝુરાવું** જુઓ 'ઝૂરવું'માં.

**ઝુલણિયું** વિ. [જુઓ 'ઝૂલણ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઝૂલતું હોય તેવું, ઝૂલનારું. (૨) (લા.) મનમોજી. (૩) ન. ઝૂલતું રહે તેવું કાનનું એક ઘરેણું, લટકણિયું

**ઝુલફાં** ન., બ.વ. [અર. 'ઝુલ્ફ્'નું બ.વ. 'ઝુલફ્' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] બેઉ કાનની ઉપર-પાછળ રાખવામાં આવતાં ઝૂમખાં, જુલફાં

**ઝુલસાવવું, ઝુલસાવું** જુઓ 'ઝૂલસવું'માં.

**ઝુલાવવું, ઝુલાવું** જુઓ 'ઝૂલવું'માં

**ઝુલ્લી** સ્ત્રી. કરચલી, ઘડી

**ઝુસ્તી** સ્ત્રી. ટંટો, તકરાર, ઝઘડો, કલહ

**ઝુંડ** (ઝુણ્ડ) ન. સમૂહ, જથ્થો (માણસનો, વૃક્ષો-વનસ્પતિનો, પશુ-પક્ષીઓનો પણ). (૨) વૃક્ષોની ઘટાવાળો જમીનનો ભાગ

**ઝુંડા-ધારી** (ઝુણ્ડા-) વિ. [જુઓ 'ઝુંડો' + સં. °ધારી પું.] જુઓ 'ઝંડા-ધારી.'    [પ્રથમ પડે તે જગ્યા

**ઝુંડું** (ઝુણ્ડું) ન. કોસનું પાણી થાળામાં ઠલ્યા પછી જ્યાં

**ઝુંડો** (ઝુણ્ડો) પું. જુઓ 'ઝંડો.'

**ઝુંબેશ** (ઝુમ્બેશ) જુઓ 'ઝુમ્બેશ.'

**ઝુંમર** (ઝુમ્મર) જુઓ 'ઝુમ્મર.'

**ઝુંમર-વેલ** (ઝુમ્મર-વેલ્ય) જુઓ 'ઝુમ્મર-વેલ.'

**ઝૂ** ન. [અં.] પશુ-પક્ષીઓ વગેરે પ્રાણીઓનું સંગ્રહસ્થાન, પ્રાણીબાગ

**ઝૂક** (-ક્ય) કે.પ્ર. [જુઓ 'ઝૂકવું'-આજ્ઞા., બી.પુ., એ.વ.] ઊંટને તેમજ હાથીને બેસાડવા માટે વપરાતો ઉદ્ગાર

**ઝૂક-ઝૂક** પું. [રવા.] ઝાંઝનો અવાજ

**ઝૂકવું** અ. ક્રિ. [અનુ.] નીચેની બાજુ લઢવું, લચી પડવું. (૨) વાંકું વળવું. (૩) પ્રવૃત્ત થવું. (૪) પગે લાગવું. (૫) (ઊંટ હાથી વગેરેનું) બેસી જવું. (૭) (લા.) શરણે આવી રહેવું. **ઝુકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝુકાવવું** પ્રે., સ ક્રિ.

**ઝૂકો** [જુઓ 'ઝૂકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] (લા.) આનંદનો ઉછાળો. (૨) મીઠી ઊંઘ

**ઝૂઝ** (-ઝ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂઝવું.'] યુદ્ધ, લડાઈ. (જ. ગુ.)

**ઝૂઝવું** અ. ક્રિ. [સં. युद्ध > પ્રા. जुज्झ-] યુદ્ધ કરવું, જોસથી લડાઈ કરવી, ઝઝૂમવું. **ઝુઝાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝુઝાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝૂ-ઝૂ** ન. [રવા.] (બાળકોને બિવડાવવા માટે) હાઉ

**ઝૂડ** ન. પાણીમાં રહેનારું એક મોટું હિંસ્ર પ્રાણી, મગર. (૨) (લા.) ન છૂટે તેવી મજબૂત પકડ, ચૂડ. (૩) ન છૂટે તેવી બલા    [સાફ-સૂફ કરવાની ક્રિયા

**ઝૂડ-ઝ(-ઝા)પટ** ન. [જુઓ 'ઝૂડવું' + 'ઝાપટવું.'] ઝૂડી ઝાપટી

**ઝૂડપ** (-પ્ય) સ્ત્રી. (કાંટા વગેરેથી કરી લીધેલી) વાડ

**ઝૂડવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. झोड-] કોઈ સાધનથી (ઝાડ વગેરેનાં પાંદડાં ડાળાં વગેરે કાપી નાખવાં, સોરવું. (૨) ઝાપટ મારી સાફ કરવું. (૩) (લા.) માર મારવો, ધીબવું, કૂટવું. (૪) સારી રીતે લૂંટી લેવું યા લાંચ લેવી

**ઝૂડા-ઝરમર** (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂડો' + 'ઝરમર.'] (લા.) ગળામાં પહેરવાનું એક જાતનું ઘરેણું

**ઝૂડા-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [જુઓ 'ઝૂડો' + ફા. 'બન્દ્.'] એક-બંધ, પુષ્કળ, ઘણું

**ઝૂડિયું** ન. [જુઓ 'ઝૂડવું' + ગુ. 'ઇયું' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] ઝૂડવાનું સાધન, ભૂંધું. (૨) ઝૂડ્યા વિનાનું-સોર્યું ન હોય તેવું ડાળું

**ઝૂડિયો** પું. [જુઓ 'ઝૂડિયું.'] ખળામાંનાં ડૂંડાં ઝૂડવાનો ડંડૂકો

**ઝૂડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ઝૂડો, પૂળી

**ઝૂડો** પું. [જુઓ 'જૂડો.'] જુઓ 'જૂડો.'

**ઝૂણી** સ્ત્રી. [સં. ध्वनि > પ્રા. झुणि] ધ્વનિ, અવાજ, ઝણઝણાટ

**ઝૂણું** ન. કન્યાને ચડાવવાનું પલ્લું

**ઝૂનો** પું. જૂના સમયનું એક ઘરેણું

**ઝૂપકી** સ્ત્રી. ઝોકું, ઝોલું, ડોલું

**ઝૂબકું** જુઓ 'ઝૂમખું.'

**ઝૂબકો** પું. [જુઓ 'ઝૂબવું' - 'ઝૂબ' + ગુ. 'કું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ડૂબકી, ઝબોળિયું

**ઝૂબવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ડૂબકી મારવી, ઝબોળિયું લેવું. (૨) સ. ક્રિ. ઝબોળવું, બોળવું, **ઝુબાવું** ભાવે., કર્મણિ, ક્રિ. **ઝુબાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઝૂમ**[1] વિ. [જુઓ 'ઝમવું.'] ઘણું, પુષ્કળ, ધૂમ. (૨) ઝૂમખાની જેમ એકઠું થયેલું. (૩) પું., (-મ્ય) સ્ત્રી. ઝૂમખું. (૪) પાંદડાંની પુષ્કળતા. (૫) માથે ઓઢવાની ચાદર

**ઝૂમ**[2] (-મ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] ઉમંગ, હોંશ. (૨) કેફ, ઘેન, નશો. (૩) તાકાત

**ઝૂમક**[1] (-ક્ય) સ્ત્રી. [રવા.] લડાઈ. (૨) સભા

**ઝૂમક**[2] ન. [જુઓ 'ઝૂમવું.'] સાડીની માથાવટીએ ટાંકવામાં આવતી સોનું ચાંદી મોતી વગેરેના ગુચ્છાની સેર. (૨) કાનનું એક ઘરેણું, ઝૂમખ. (૩) (લા.) લગ્નપ્રસંગે ગવાતું એક પ્રકારનું ગીત. (૪) હોળીના દિવસોમાં ગવાતું એક પ્રકારનું ગીત    [હોય તેવી સાડી

**ઝૂમક-સાડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂમક[2]' + 'સાડી.'] ઝૂમક ચોડી

**ઝૂમકો** પું. [જુઓ 'ઝૂમક[2]' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] કાનનું ઘંટડીના આકારનું એક ઘરેણું, લટકણિયું    [ઝૂમક

**ઝૂમખ** ન. [જુઓ 'ઝૂમક.[2]'] કાનમાં પહેરવાનું એક ઘરણું,

**ઝૂમખ-ઝૂમખું** ન. [જુઓ 'ઝૂમખું,'-દ્વિર્ભાવ.] ઘણી વસ્તુઓનો લૂમખો, મોટો ઝૂડો. (૨) ટોળું, સમુદાય

**ઝૂમખા-વેલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂમખું' + 'વેલ.'] ફૂલોનાં ઝૂમખાં થતાં હોય છે તેવી એક વેલ

**ઝૂમખું** ન., **-ખો** પું. [જુઓ 'ઝૂમવું' દ્વારા.] નીચે લબડતું રહે તેવું-લૂમખું, લટકતો ઝૂડો. (૨) સ્ત્રીઓનું કાનમાં પહેરવાનું ઘરેણું, ઘંટડીના આકારની બુટ્ટી

**ઝૂમ-ઝૂમ**[1] વિ. [રવા.] પૂરું ખીલેલું

**ઝૂમ-ઝૂમ**[2] પું. [જુઓ 'ઝૂમ,[1]'-દ્વિર્ભાવ.] આંખો ઘેરાવી એ (નિદ્રાથી). (૨) વાદળાંની ઘટા    [ઝૂમણું

**ઝૂમણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂમણું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું

**ઝૂમણું** ન. [જુઓ 'ઝૂમવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] નીચે મોટું ચકતું અને બંને સેરમાં નાનાં ચકતાં હોય તેવા

સોનાનો હાર [ઝૂમણું. (૩) (લા.) નાચ
**ઝૂમર** ન. [જુઓ 'ઝૂમક.[૨]'] જુઓ 'ઝૂમક[૨](૨).' (૨)
**ઝૂમરી** સ્ત્રી. એ નામની એક ફૂલવેલ. (૨) એક જાતનું ઓજાર. (૩) એક રાગ-ભેદ. (સંગીત.)
**ઝૂમરો** પું. ચૌદ માત્રાનો સંગીતનો એક તાલ. (સંગીત.)
**ઝૂમવું** અ. ક્રિ. [દે. પ્રા. झुंब-] લટકવું, ટીંગાવું, લચી પડવું. (૨) (લા.) આતુરતાથી ટાંપી રહેવું. (૩) ઝઝૂમવું. **ઝુમાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝુમાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઝૂમા-ઝૂમ** (-મ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂમ,'–દ્વિર્ભાવ.] (લા.) વારંવાર હુમલા કરવાની ક્રિયા
**ઝૂરે-ઝૂરવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઝરવું,'–દ્વિર્ભાવ.] ખૂબ ઝૂરવું. (૨) (લા.) પ્રસરવું, ફેલાવું
**ઝૂરણ** ન. [જુઓ 'ઝૂરવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ઝૂરવું એ, ઝુરાપો, વિરહનું દુઃખ. (૨) કલ્પાંત. (૩) પસ્તાવો
**ઝૂરમ** પું. [જુઓ 'ઝૂરવું' દ્વારા.] આવેશ, વેગ
**ઝૂરરી** સ્ત્રી. એ નામનું એક શિકારી પશુ
**ઝૂરવું** અ. ક્રિ. [દે. પ્રા. झूर–યાદ કરવું] (લા.) યાદ કરી કરીને ટળવળવું, તલસવું. (૨) એવા ટળવળાટથી ઘસાવું, હીજરાવું. **ઝુરાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝુરાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.
**ઝૂરિયું** ન. પથ્થરનો નાનો ટુકડો
**ઝૂરી[૧]** પું. જૂઠું બોલનાર આદમી. (૨) સ્ત્રી. જૂઠાણું
**ઝૂરી[૨]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂરવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] (લા.) દેવીને પ્રસન્ન કરવા ડાકલાં વગાડવાની ક્રિયા
**ઝૂરો** પું. [જુઓ 'ઝૂરવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] પતિ, ધણી. (૨) (લા.) ધર્મસ્થાનમાં અર્પણ કરાતું નૈવેદ્ય
**ઝૂલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂલવું.'] ઝૂલવાની ક્રિયા. (૨) હીંચકો, ઝૂલો. (૩) બળદ હાથી ઘોડી ઘોડા વગેરેની પીઠ ઉપરનું આચ્છાદન. (૪) ઢોરના ગળા નીચે લટકતી માંસલ ગોદડી. (૫) ગાયનમાં આવતી હલકવાળી તૂક, આંતરો. (૬) કોથળો, ગૂણી. [૦ની બગલી (રૂ.પ્ર.) મગદળની એક કસરત. ૦ની બેઠક (-બેઠકચ) (રૂ.પ્ર.) બેઠક કરવાની કસરતનો એક પ્રકાર]
**ઝૂલડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂલ' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] બાળકનું ઝૂલતું રહે એ પ્રકારનું કેડિયું કે ઝભલું. (૨) કસબી કોરવાળું કેડિયું
**ઝૂલણ** વિ. [જુઓ 'ઝૂલવું' + ગુ. 'અણ' કર્તૃવાચક કૃ.પ્ર.] ઝૂલનારું, ઝૂલતી ચાલ ચાલનારું
**ઝૂલણ-હાથિયું** વિ. [જુઓ 'ઝૂલણ' + 'હાથી' + ગુ. 'ઇયું. ત.પ્ર.] ઝૂલતા હાથીના જેવું, હાથીની જેમ ઝૂલતું ચાલનારું
**ઝૂલણા** પું. [દે.પ્રા. झुल्लण ન., -णा સ્ત્રી.] પાંચ પાંચ માત્રાનાં વચ્ચેની ૩ જી માત્રા લઘુ જ હોય તેવાં ઝૂમખાંવાળો ૩૭ માત્રાનો એક છંદ. (પિં.)
**ઝૂલણું** ન. [જુઓ 'ઝૂલવું' + ગુ. 'અણું' કૃ.પ્ર.] ઝૂલવું એ. (૨) પારણું. (૩) (લા.) બાળકને સુવડાવતાં ગાવાનું ગીત, હાલરડું
**ઝૂલવું** અ.ક્રિ. [દે.પ્રા. झुल्ल-] ઝૂલામાં રહી હીંચકવું. (૨) ડોલવું. **ઝુલાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝુલાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઝૂલસવું** સ.ક્રિ. બાળવું. (૨) લાંચ આપવી. **ઝુલસાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઝુલસાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઝૂલા-ખુરસી(-શી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂલો' + 'ખુરસી(-શી).'] ઝૂલતી હોય તેવી ખુરસી [ગાડી
**ઝૂલા-ગાડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂલો' + 'ગાડી.'] કમાનવાળી ઝૂલતી
**ઝૂલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) નાનો પતંગ [(૨) (લા.) બાધ, ખોટ, નુકસાન, તોટો
**ઝૂલો** પું. [જુઓ 'ઝૂલવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] હીંચકો, હિંડોળો'
**ઝૂ(-ઝૂં)સરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂ(-ઝૂં)સરું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'ધૂંસરી.'
**ઝૂ(-ઝૂં)સરું** ન. જુઓ 'ધૂસરું.'] જુઓ 'ધૂંસરું.
**ઝૂંસો** પું ધીમો આછો વરસાદ
**ઝૂંક[૧]** (-ક્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝુકાવું.'] ઝુકાવું એ (આંખમાં), ઝૂંકો લાગવો એ, ઝોંકો. [૦ ઉતારવી (રૂ.પ્ર.) આંખમાં ફૂંક મારી ઝૂંકનું દુઃખ મટાડવું. ૦ લા(-વા)ગવી (રૂ.પ્ર.) ઝોંકો થવો]
**ઝૂંક[૨]** વિ. બહાદુર, શૂરવીર
**ઝૂં(-ઝોં)કાવવું** જુઓ 'ઝૂં(-ઝોં)કાવું'માં.
**ઝૂં(-ઝોં)કાવું** અ.ક્રિ [અનુ.] (આંખમાં કાંઈક) વાગવું. **ઝૂં(-ઝોં)કાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઝૂંકું** ન. કાનમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું
**ઝૂંઝું** વિ. લઠ્ઠ, લોંઠકું, બળિયું, જોરાવર
**ઝૂંઝરાં** ન., બ.વ. જુઓ 'ઝુલફાં.'
**ઝૂં(-ઝોં)ટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂં(-ઝોં)ટવું.'] ખૂંચવી લેવાની ક્રિયા. [૦ મારવી (રૂ.પ્ર.) ઝૂંટવી લેવું, ખૂંચવી લેવું.]
**ઝૂંટવણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂંટવવું' + ગુ. 'અણી' કૃ.પ્ર.] ઝૂંટવી લેવાની ક્રિયા
**ઝૂંટ(-ટા)વવું** જુઓ 'ઝૂંટવું'માં ('ઝૂંટાવવું' ખાસ રૂઢ નથી)
**ઝૂં(-ઝોં)ટવું** સ.ક્રિ. [રવા.] હાથ મારી ખૂંચવી લેવું, પડાવી લેવું, આંચકી લેવું. **ઝૂંટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઝૂંટ(-ટા)વવું** પ્રે., સ.ક્રિ. 'ઝૂંટાવવું' વ્યાપક નથી.)
**ઝૂંટં-ઝૂંટા** (ઝૂંટમ્-ઝૂંટા), **ઝૂંટા-ઝૂંટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂંટ,' દ્વિર્ભાવ.] સામસામી ઝૂંટવી લેવાની ક્રિયા
**ઝૂંટાવવું, ઝૂંટાવું** જુઓ 'ઝૂંટવવું'માં. (વ્યાપક 'ઝૂંટવવું' છે, 'ઝૂંટાવવું' રૂઢ નથી.)
**ઝૂંટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂંટવું' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] જુઓ 'ઝૂંટ.'
**ઝૂંપ(-પી)** સ્ત્રી. ચિંતા, ચેહ
**ઝૂંપલડું** ન. [જુઓ 'ઝૂંપડું' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત.પ્ર., પરંતુ મધ્યગ તરીકે સ્વાભાવિક 'ઝૂંપલડું.'] ઝૂંપલડું, ઝૂંપડું.(પદ્યમાં.)
**ઝૂંપડા-વાસી** વિ. [જુઓ 'ઝૂંપડું' +'વાસી.[૧]'] ઝૂંપડામાં વસનારું
**ઝૂંપડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂંપડું + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું ઝૂંપડું, કુટી [નાનો આવાસ
**ઝૂંપડું** ન. [દે.પ્રા. झुंपडअ-] ઘાસપાલા વગેરેનો બનાવેલો
**ઝૂંપણ** ન. [જુઓ 'ઝૂંપવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર ] ઝંપી જવું એ. ગાઢ નિદ્રા. (૨) (લા.) સુસ્તી
**ઝૂંપલડી** જુઓ 'ઝૂંપડલી.'
**ઝૂંપ(-ફ)વું** અ. ક્રિ. [અનુ.] ઝૂંપવું, ગાઢ નિદ્રા લેવી. (૨) સુસ્તી અનુભવવી. **ઝૂંપા(-ફા)વું** ભાવે.,ક્રિ. **ઝૂંપા(-ફા)વવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઝૂંપા(-ફા)ઝૂંણું, ઝૂંપા(-ફા)ણું** જુઓ 'ઝૂંપવું'માં.
**ઝૂંપી** જુઓ 'ઝૂંપ.' [નિશાનબાજ માણસ
**ઝૂંબણો** પું [જુઓ 'ઝૂંબવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] (લા.)
**ઝૂંબવું** અ.ક્રિ. [દે.પ્રા. झुंब] લટકતું રહેવું, લચી પડવું, ટીંગાતું રહેવું, ઝૂમવું. **ઝૂંબાવું** ભાવે.,ક્રિ. **ઝૂંબાવવું** પ્રે.સ.ક્રિ.
**ઝૂંબાવવું, ઝૂંબાવું** જુઓ 'ઝૂંબવું'માં.
**ઝૂંસરી** જુઓ 'ઝૂસરી.'
**ઝૂંસરું** જુઓ 'ઝૂસરું.'
**ઝેગવવું** સ.ક્રિ. [અનુ.] સળગાવવું, પ્રગટાવવું, પેટાવવું, ચેતાવવું. **ઝેગવાવું** કર્મણિ., ક્રિ.
**ઝેઝરું** ન. એ નામનું એક ઘાસ
**ઝેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'ઝણ.[૧]'
**ઝેપ** (-પ્ય) સ્ત્રી. શરમાવવું એ (૨) નામોશી
**ઝેપટી** સ્ત્રી. એ નામનું એક ઘાસ, ઝાપટી
**ઝેપ્લિન** ન. [જર્મન] એક ખાસ પ્રકારનું વિમાન (એના જર્મન શોધકના નામ ઉપરથી)
**ઝેબ-ઝેબાં** ક્રિ.વિ. [અનુ.] પરસેવાથી રેબ-ઝેબ
**ઝેબાજ** પું. પેટે સોજા આવી જવાનો ઘોડાનો એક રોગ
**ઝેબાણુ** વિ. ઘણું કાણું
**ઝેબે-ઝેબ** જુઓ 'ઝેબ-ઝેબાં.'
**ઝેમ** ન. પહેલા પુત્રના જન્મની ખુશાલીમાં અપાતું ભોજન
**ઝેમી** જુઓ 'ઝીમી.'
**ઝેર[૧]** (-રચ) સ્ત્રી. ઊંચી જગ્યાની ધાર કે કિનારી
**ઝેર[૨]** ન., (-રય) સ્ત્રી. ઝાંઝર
**ઝેર[૩]** ન. [ફા. ઝહ્ર્] વિષ. (૨) (લા.) ક્રોધ, રીસ. (૩) શત્રુતા, દુશ્મનાઈ. [० **આવવું** (રૂ.પ્ર.) અદેખાઈ થવી. ० **ઉતારવું** (રૂ.પ્ર.) ક્રોધનો ભોગ બનાવવું. ० **ઊતરવું** (રૂ.પ્ર.) રોષ ઓછો થવો. ० **ઓકવું,** ० **કાઢવું** (રૂ.પ્ર.) દાઝથી કડવા બોલ બોલવા, શત્રુતા વ્યક્ત કરવી. ० **ચઢ(-ઢ)વું** (રૂ. પ્ર.) રોષે ભરાવું. (૨) શત્રુતા બતાવવી. ० **થવું** (રૂ.પ્ર.) શત્રુતા જાગવી. ० **વરસવું** (રૂ.પ્ર.) આંખમાં ક્રોધ કે વેરની નિશાની થવી. ० **વાવવું** (રૂ.પ્ર.) કજિયાને કારણ આપવું]
**ઝેર-કચૂક(-રો, -લો)** પું., **ઝેર-કચોલું(-ળું)** ન. [જુઓ 'ઝેર[૩]'+'કચૂક(-રો,-લો),' 'કચોલું(-ળું).'] જુઓ 'ઝેર-કોચલું.'
**ઝેર-કાજળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝેર' + 'કાજળી.'] (લા.) મરણ વખતે થતો પરસેવો, શીત
**ઝેરકો** પું. જથ્થો, સમૂહ
**ઝેર-કોચલું** ન. [જુઓ 'ઝેર[૩]' + 'કોચલું.'] એક પ્રકારની ઝેરી વનસ્પતિનું તે તે કોટલું (એને કેળવી ઔષધ કરાય છે.), ઝેર-કચૂક
**ઝેરણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝેરણો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] હાથ-રવાઈ [વલોવવાની) મોટી રવાઈ
**ઝેરણો** પું. [જુઓ 'ઝેરવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] (છાસ
**ઝેર-બાજ** પું. ઢોરનો એ નામનો એક રોગ
**ઝેર-મહોરો** (-મો:રો) પું. [જુઓ 'ઝેર[૩]' + 'મહોરો.'] સર્પનું ઝેર ઉતારવા કામ લાગતો સર્પના તાળવામાંનો એક પદાર્થ. (૨) કોયલામાંનો એક ક્ષાર [દુશ્મનાવટ, શત્રુતા
**ઝેર-વટ** (-ટચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝેરી' + ગુ. 'વટ' ત. પ્ર.]
**ઝેરવું** જુઓ 'ઝરવું'માં.
**ઝેરી** વિ. [જુઓ 'ઝેર[૩]' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઝેરથી ભરેલું, ઝેરવાળું [ક્રોધીલું, ખારીલું
**ઝેરીલું** વિ. [જુઓ 'ઝેર[૩]' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] (લા.) ઈર્ષાળું
**ઝેરું** ન. [જુઓ 'ઝેરવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] વરસાદનું ઝાપટું
**ઝેલની** સ્ત્રી. કાનનાં વજનદાર ઘરેણાંને ટેકવવા એની દોરી (માથાના વાળમાં છેડો ખોસવાની)
**ઝેલવું** સ. ક્રિ. સહન કરવું, ખમવું. (૨) તરવામાં હાથપગ હલાવવા. (૩) ધકેલવું. (૪) પચાવવું, હજમ કરવું. **ઝેલાવું** કર્મણિ., **ઝેલાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઝેલાવવું, ઝેલાવું** જુઓ 'ઝેલવું'માં. ['ઝરડકો.'
**ઝૈડકો** પું. [જુઓ 'ઝરડકો,' પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] જુઓ
**ઝૈળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. ઝાડની પાતળી ડાળી
**ઝોક** પું. [જુઓ 'ઝૂકવું.'] એક બાજુ લડવું, ઝુકાવ. (૨) વહાણનું ડોલવું એ. (૩) નેસડાનો ઢોર બેસતાં હોય તે ભાગ. (૪) બકરાં-ઘેટાંનું ટોળું. (૫) (લા.) વલણ
**ઝોકડિયો** પું. એ નામની ઘોડાની એક જાત
**ઝોક-ડું** ન. [જુઓ 'ઝોક' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] બકરાં-ઘેટાંનો વાડો યા જ્યાં બેઠાં હોય તે સ્થાન
**ઝોકણું** ન. [જુઓ 'ઝોકવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] જુવાન મરણ થતાં કુટુંબમાં આવી પડતી અડચણ, સોગ
**ઝોકવું** અ. ક્રિ. જુઓ 'ઝૂકવું.' **ઝોકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઝોકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઝો(-ઝોં)કા-ખાઉ** વિ. [જુઓ 'ઝો(-ઝોં)કું' + 'ખાવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ઝોકાળિયું.' [આવવું એ
**ઝોકાવદા** પું., બ.વ. [જુઓ 'ઝુકાવવું' દ્વારા.] એકદમ ધસી
**ઝોકાળિયું** વિ. [જુઓ 'ઝોકો' + ગુ. 'આળ' + 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઝોકાં ખાવાની ટેવવાળું, ઝોકાં આવ્યા કરતાં હોય તેવું
**ઝોકું** ન. ઝોલું, ડોલું (ઊંઘનું)
**ઝો(-ઝોં)કો[૧]** પું. આંખમાં ઝૂકાવું એ
**ઝોકો[૨]** પું. [જુઓ 'ઝોકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઝુકાવ. (૨) હડસેલો, ધક્કો. (૩) ત્રાજવાં ખોટી-રીતે નમાવવાની યુક્તિ
**ઝોટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. झोट्टी], **૦ડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝોટડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.], **૦ડું** ન. [+ ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.], **-ટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝોટું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.], **-ટું** ન. [+ ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુવાન ભેંસ
**ઝોડ** ન. જુઓ 'ઝૂડ.' (૨) ભૂત-પલિત. [० **છૂટવું** (રૂ. પ્ર.) લફરું જવું. ० **વળગવું** (રૂ. પ્ર.) લફરું ચોંટવું]
**ઝોડ-ઝ(-ઝા)પટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝોડ' + 'ઝ(-ઝા)પટ.'] જુઓ 'ઝૂડ-ઝપટ.' [પાંદડાં વગરનું ઝાડ
**ઝોડણ** ન. [જુઓ 'ઝડવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] (લા.)
**ઝોડો** પું. વહાણનો ફરમો. (વહાણ.)
**•ઝોન** પું. [અં.] પ્રદેશ, ભાગ, અમુક વિસ્તાર
**•ઝોન-બંધી** (-બન્ધી) સ્ત્રી. [જુઓ 'અં.' 'ઝોન' + ફા. 'બંદી.'] ઝોન-વિસ્તારથી અનાજ વગેરે ન જઈ શકવા કરેલો સરકારી મનાઈ-હુકમ [નીચાણમાં આવેલું ખેતર
**ઝોપિયું** વિ., ન. [જુઓ 'ઝોપ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.]

ઝોયણી (ઝૉયણી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝોળણી'—પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] જુઓ 'ઝોળણી.'
ઝોયણો (ઝૉયણો) જુઓ 'ઝોળણો.'
ઝોરુ ન. ડાળું
ઝોરું વિ. શરીરના હોશકોશ ઊડી ગયા હોય તેવું
ઝોરોસ્ટ્રિયન વિ. [અં.] જરથુસ્ત્રને લગતું, જરથુસ્ત્રી, જરથોસ્તી
ઝોલ (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝૂલવું.'] ઢીલાપણાને લઈ તાર વગેરેનું ઝૂલી પડવું એ
ઝોલ-ઝાલ પું. કજિયો, કલહ, ઝઘડો, ટંટો
ઝોલ-દાર વિ. [જુઓ 'ઝોલ' + ફા. પ્રત્યય.] (લા.) ઓપ ચડાવેલું
ઝોલવું અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઝૂલવું.'] ડોલવું, ઝૂલવું, હલ્યા કરવું (૨) ઝોલાં ખાવાં, ઝોકાં ખાવાં. ઝોલાવું ભાવે., ક્રિ. ઝોલાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.
ઝોલ-સલ વિ. બાળેલું
ઝોલાણ ન. [જુઓ 'ઝોલાવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ઝૂલી પડવું એ. (૨) પડી ભાંગવું એ
ઝોલા-પુલ પું. [જુઓ 'ઝોલો' + 'પુલ.'] ઝૂલતો પુલ (વચ્ચે ટેકા વિનાનો)
ઝોલાવવું, ઝોલાવું જુઓ 'ઝોલવું'માં.
ઝોલું[1] (ઝૉલું) ન. સમૂહ, ટોળું
ઝોલું[2] ન., -લો પું. [જુઓ 'ઝોલવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] નમી પડવું એ, લચી પડવું એ. (૨) આંખમાં નિદ્રા ઘેરાતાં લચી પડવું એ. [-લું આવવું (રૂ. પ્ર.) ઊંઘ આવવી. -લો ખાવો (રૂ. પ્ર.) લચી પડવું. (૨) આથડવું]
ઝોળ (ઝૉળ) ન. [જુઓ 'ઝોલાવું.'] લચી પડવું એ. (૨) નીચાણવાળી જગ્યા. (૩) નીચાણમાં આવેલું ખેતર
ઝોળણી (ઝૉળણી) સ્ત્રી. જુઓ 'ઝોળી' + ગુ. 'ણ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઝોળી
ઝોળણો (ઝૉળણો) પું. [જુઓ 'ઝોળો' + ગુ. 'ણ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] મોટી ઝોળી, ખડિયો
ઝોળવું (ઝૉળવું.) સ.ક્રિ. [અનુ.] આમતેમ હલાવવું, રોળવું. (૨) હીંચોળવું. (૩) ઘોળવું. ઝોળાવું (ઝૉળાવું) કર્મણિ., ક્રિ. ઝોળાવવું (ઝોળાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.
ઝોળાવવું, ઝોળાવું (ઝૉળા-) જુઓ 'ઝોળવું'માં.
ઝોળાવો (ઝૉળાવો) પું. [જુઓ 'ઝોળ' દ્વારા.] નીચે નમી પડવું એ, લચી પડવું એ. (૨) જમીનનો નીચાણવાળો ભાગ
ઝોળા-શેક (ઝૉળા-) પું. [જુઓ 'ઝોળો' + 'શેક.'] કોથળાથી લેવાતો શેક
ઝોળી (ઝૉળી) સ્ત્રી. [દે.પ્રા. झोलिआ] જેમાં પદાર્થ ઝૂલતો રહે તેવી લૂગડાની યોજના. (૨) ખોળી, ખોયું (ઘોડિયામાં બંધાતું). (૩) થેલી. (૪) ખડિયો. [૦ ફેરવવી (રૂ.પ્ર.) ભીખ માગવી. ૦ ભરવી (રૂ.પ્ર.) ખૂબ એકઠું કરી લેવું. ૦ લેવી (રૂ.પ્ર.) ગરીબ સ્થિતિમાં આવી પડવું. (૨) બાવા-સાધુ બની જવું]
ઝોળી-પોળી (ઝૉળી-પૉળી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝોળ,'–દ્વિર્ભાવ.] બાળકના નામકરણ વખતે ખોયામાં સુવાડાવવાની ક્રિયા
ઝોળું (ઝૉળું) ન. [જુઓ 'ઝોળવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] ઝૂલી પડવું એ, લચી પડવું એ. (૨) આંતરો, ખાંચો. (૩) એક જાતનો સાડલો
ઝોળે-ઝોળાં (ઝૉળે-ઝૉળાં) ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઝોળું;'–દ્વિર્ભાવ.] (લા.) ઘણું, પુષ્કળ
ઝોળે-ઝોળે (ઝૉળે-ઝૉળે) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઝોળું,'–દ્વિર્ભાવ + બંને ગુ. 'એ' સા.વિ., પ્ર.] (લા.) એક જ સપાટે
ઝોંક (ઝૉંક) જુઓ 'ઝોક.'
ઝોંકવું (ઝૉંકવું) સ.ક્રિ. [જુઓ 'ઝોકવું.' (૨) પટકવું, પછાડવું. (૩) ઝોંકો મારવો (આંખમાં). ઝોંકાવું (ઝૉંકાવું) કર્મણિ., ક્રિ. ઝોંકાવવું (ઝૉંકાવવું) પ્રે.,સ.ક્રિ.
ઝોંકાવવું, ઝોંકાવું (ઝૉંકા-) જુઓ 'ઝોંકવું'માં.
ઝોંકી (ઝૉંકી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝોંકવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] (લા.) ભાર, બોજો. (૨) જોખમ, 'રિસ્ક' [જુઓ 'ઝોકો[1]'
ઝોંકો (ઝૉંકો) પું. [જુઓ 'ઝોંકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.]
ઝોંટ (ઝૉંટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઝોંટવું'.] ઝૂંટવી લેવાની ક્રિયા, આંચકી લેવું એ
ઝોંટ-માર (ઝૉંટ્ય-) વિ. [જુઓ 'ઝોંટ' + 'મારવું.'] ઝોંટી લઈ જનારું, ઝૂંટવનાર
ઝોંટવું (ઝૉંટવું) સ.ક્રિ. [અનુ.] જુઓ 'ઝૂંટવું.' ઝોંટાવું (ઝૉંટાવું) કર્મણિ.,ક્રિ. ઝોંટાવવું (ઝૉંટાવવું) પ્રે., સ.ક્રિ.
ઝોંટાવવું, ઝોંટાવું (ઝૉંટા-) જુઓ 'ઝોંટવું'માં.
ઝોંપ (ઝૉંપ્ય) સ્ત્રી. ઊંઘ, નિદ્રા. (૨) ઉતાવળ, ઝડપ
ઝોંબક (ઝૉંબક) પું. કપોળ ગળું વગેરે ફુલાવી ગાનારો ગાયક
ઝોંસવું (ઝૉંસવું) સ.ક્રિ. [રવા.] અભાવ-અણગમાથી આપવું. ઝોંસાવું (ઝૉંસાવું) કર્મણિ., ક્રિ. ઝોંસાવવું (ઝૉંસાવવું) પ્રે.,સક્રિ.
ઝોંસાવવું, ઝોંસાવું (ઝૉંસા-) જુઓ 'ઝોંસવું'માં.
ઝોંકવું (ઝૉં-) સ.ક્રિ. શિંગડાં મારવાં. ઝોંકાવું (ઝૉં-) કર્મણિ.,ક્રિ. ઝોંકાવવું (ઝૉંકા-)પ્રે.,સ.ક્રિ.
ઝોંકાવવું, ઝોંકાવું (ઝૉંકા-) જુઓ 'ઝોંકવું'માં.



બ્રાહ્મી નાગરી ગુજરાતી

ઞ પું. [સં.] ભારત-આર્ય વર્ણમાળાનો તાલવ્ય ઘોષ અલ્પપ્રાણ અનુનાસિક વ્યંજન (સંસ્કૃત જોડણીમાં વર્ગીય તાલવ્ય વ્યંજન પૂર્વે શબ્દની આંતરિક સ્થિતિમાં અનુનાસિક ઉચ્ચારણ પૂરતો લખાય છે. ગુ. જોડણીમાં પૂર્વ સ્વર ઉપર 'અનુસ્વાર'થી સામાન્ય રીતે સૂચવાય છે: સં पञ्च, ગુ. 'પંચ' વગેરે]
ઞ-કાર પું. [સં.] 'ઞ' વ્યંજન. (૨) 'ઞ' ઉચ્ચારણ
ઞકારાંત (-રાન્ત) વિ. [+ સં. अन्त] 'ઞ' વર્ણ જેના અંતમાં છે તેવું
ઞાઞો પું. 'ઞ' વ્યંજન. (૨) 'ઞ' ઉચ્ચારણ



બ્રાહ્મી નાગરી ગુજરાતી

ટ પું. [સં.] ભારત-આર્ય વર્ણમાળાનો મૂર્ધન્ય અઘોષ અલ્પપ્રાણ વ્યંજન

ટઈ પડવું (ટૈ-) અ. ક્રિ. ['ટઈ'નું મૂળ અસ્પષ્ટ] (રૂ. પ્ર.) ગૂમડાં ફોલ્લાં વગેરેનું રસીથી ભરાઈ જવું

ટક[1] ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ટક' એવો અવાજ થાય એમ. [૦ પડવું, ૦ પડી જવું (રૂ.પ્ર.) બની જવું, છેતરાઈ પડવું]

ટક[2] (-ક્ય) સ્ત્રી. [અનુ.] દૃષ્ટિ, નજર. [૦ બાંધવી (રૂ. પ્ર.) તાકીને જોવું. ૦ લગાવવી (રૂ.પ્ર.) રાહ જોવી]

ટક ટક[1] ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ટક ટક' એવો અવાજ થાય એમ

ટકટક[2] (ટકય-ટકય) સ્ત્રી. [રવા.] વચ્ચે બોલ બોલ કે અડચણ કરવી એ. (૨) ખોટી દખલગીરી કરવી એ

ટકટકાટ, -રો પું. [જુઓ 'ટક ટક' + ગુ. 'આટ' – 'આરો' ત. પ્ર.] જુઓ 'ટક-ટક.[2]'

ટકટકિયું વિ. [જુઓ 'ટક ટક[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] 'ટક ટક' કર્યા કરનારું

ટકટોરવું સ. ક્રિ. [રવા.] સ્પર્શ દ્વારા તપાસ કરવી. ટકટોરાવું કર્મણિ., ક્રિ. ટકટોરાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

ટકટોરાવવું, ટકટોરાવું જુઓ 'ટકટોરવું'માં.

ટકટોલવું સ. ક્રિ. [રવા.] હાથથી છૂ કરી પત્તો લગાવવો. ટકટોલાવું કર્મણિ., ક્રિ. ટકટોલાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

ટકટોલાવવું, ટકટોલાવું જુઓ 'ટકટોલવું'માં.

ટકટોલન ન. સ્પર્શ

ટકર જુઓ 'ટક્કર.'

ટકરાવવું, ટકરાવાવું જુઓ 'ટકરાવું'માં.

ટકરાવું અ. ક્રિ. [જુઓ 'ટકર,'-ના. ધા.] ટકર ખાવી, આછી ખૂંચતી અથડામણ પામવી. ટકરાવાવું ભાવે., ક્રિ. ટકરાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

ટકરી સ્ત્રી. એ નામનું એક ઝાડ

ટકવું અ. ક્રિ. નભી રહેવું, સચવાઈ રહેવું. (૨) સ્થિર રહેવું. ટકાવું ભાવે., ક્રિ. ટકાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

ટકાઉ વિ. [જુઓ 'ટકવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] ટકી રહે તેવું, લાંબા સમય સુધી ફાટે-તૂટે-ઘસાય નહિ તેવું, 'ડયુરેબલ.' (૨) (લા.) મજબૂત

ટકા-તોપ સ્ત્રી. ['ટકા' સ્પષ્ટ નથી + 'તોપ'] વહાણો ઉપર રખાતી એક જાતની તોપ. (વહાણ.)

ટકા-દાસ પું. [જુઓ 'ટકો' + સં.] પૈસાનો ગુલામ, લાલચુ માણસ

ટકા-બીડાં ન., બ.વ. [જુઓ 'ટકો' + 'બીડું.'] સગાઈ લગ્ન વગેરે માંગલિક પ્રસંગે અપાતાં પૈસા અને સોપારી વગેરે

ટકા-ભાર ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ટકો' + 'ભાર.'] (લા.) થોડું પણ

ટ-કાર પું. [સં.] 'ટ' વ્યંજન. (૨) 'ટ' ઉચ્ચારણ

ટકારવું અ. ક્રિ. [રવા.] ચોઘડિયાં–ઝાલર ઉપર મોગરી મારી ટકોરા કરવા

ટકારાંત (ટકારાન્ત) વિ. [સં. टकार + अन्त] જેને છેડે 'ટ' વ્યંજન છે તેવું

ટકારી પું. [જુઓ 'ટંકારવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] પથ્થર ઘડનાર કારીગર, સલાટ, કડિયો. (૨) પથ્થરની ખાણમાં પથ્થર ખોદનાર કામદાર, ખાણિયો

ટકાવ પું [જુઓ 'ટકવું' + ગુ. 'આવ' કૃ. પ્ર.] ટકી રહેવાપણું, નભી રહેવાપણું, સ્થિતિ ટકાવી રાખવાપણું

ટકાવ-ભાવ પું. [+ સં.] સ્થિર રાખેલી વસ્તુની કિંમત, 'રિટેન્શન પ્રાઇસ'

ટકાવવું, ટકાવું જુઓ 'ટકવું'માં.

ટકાવારી સ્ત્રી. [જુઓ 'ટકો' + 'વાર' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] સેંકડે ટકાના પ્રમાણમાં કરવામાં આવતી ગણતરી, 'પર્સન્ટેઇજ'

ટકાવો પું. [જુઓ 'ટકાવ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ટકાવ.'

ટકી સ્ત્રી. ગળી પૂરી

ટકૂલી સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાંકવું' દ્વારા.] નકશી કરવાનું એક નાનું ઓજાર. (૨) પથ્થર કાપવાનું એક ઓજાર. (૩) કાગળને પલાળી ગૂંદી બનાવેલું વાટકી જેવું સાધન

ટકો[1] પું. [રવા.] બોડિયું માથું. [૦ કરવો (રૂ. પ્ર.) લૂંટી-છેતરી લેવું. ૦ રંગાવો (-રઙ્ગાવો) (રૂ. પ્ર.) માથામાં વાગતાં લોહી નીકળવું. (૨) સખત માર સહન કરવો]

ટકો[2] પું. [સં. टङ्कक > પ્રા. टंकअ-] જૂનો રૂપિયાનો સિક્કો. (૨) જૂના ત્રણ પૈસાનો સિક્કો. (૩) ગણતરીતમાં દર સેંકડે સોમા ભાગનું પ્રમાણ, 'પર્સન્ટ'. (૪) (લા.) ધન, દ્રવ્ય, નાણું. [-કા કરવા (રૂ. પ્ર.) સ્વાર્થ સાધવો. (૨) લૂંટી લેવું, છેતરી લેવું. -કા ચઢા(-ઢા)વવા (રૂ.પ્ર.) ખુશામત કરવી. (૨) વધારી વધારી વર્ણન કરવું. -કાથી જવાબ દેવો (રૂ. પ્ર.) ચોખ્ખી ના પાડવી. -કાના તેર (રૂ. પ્ર.) લેખામાં ન હોય તેવું માણસ. -કાનું (રૂ. પ્ર.) તુચ્છ. લાખ ટકાનું (રૂ. પ્ર.) ઘણું આબરૂદાર]

ટકો-મૂંડો પું. [જુઓ 'ટકો[1]' + 'મૂંડો;' સમાનાર્થી બે શબ્દોનો દ્વિર્ભાવ.] તદ્દન બોડાવેલું માથું

ટકોર સ્ત્રી. [રવા.] (લા.) સહેજ ઇશારત કે સૂચના. (૨) મીઠી ટીકા, વ્યંગોક્તિ, વક્રોક્તિ. (૩) ટોકવું એ, ટોકણી. [૦ કરવી (રૂ. પ્ર.) મર્મનો બોલ કહેવો. (૨) સભાન બનાવવું]

ટકોર-ખાનું ન. [જુઓ 'ટકોરો' + 'ખાનું.'] દિવસનો જુદો જુદો સમય થયો હોવાની જાણ કરવા નગારાં વગેરે વગાડવાનું સ્થાન, ઘડિયાળું. (૨) નોબત-શરણાઈ વગાડનારાઓનો સમુદાય. ૦ બેસાડવું (-બૅસાડવું) (રૂ.પ્ર.) લગ્નાદિ પ્રસંગે નોબત બેસાડવી]

ટકોરવું સ.ક્રિ. [જુઓ 'ટકોર,'-ના.ધા.] (લા.) ટકોર મારવી. (૨) ટોકવું. ટકોરાવું કર્મણિ., ક્રિ. ટકોરાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.

ટકોરાવવું, ટકોરાવું જુઓ 'ટકોરવું'માં.

ટકોરી સ્ત્રી. [જુઓ 'ટકોરો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ટોકરી, ઘંટડી

ટકો(-ચો)રો પું. [રવા.] ઝાલર ઘંટ કે કોઈ ધાતુમાં કાંઈ

અથડાવવાથી થતો રણકો. (૨) ઘડિયાળનો કલાક–અર્ધા કલાક વગેરેનો ખ્યાલ આપતો તે તે રણકો. [૦ **મારવો** (રૂ.પ્ર.) પરીક્ષા કરવી, કસી જોવું. ૦ **મારે તેવું** (રૂ.પ્ર.) ગુણમાં ચડિયાતું]

**ટકોળ** સ્ત્રી. [રવા.] (લા.) મજાક, મશ્કરી, ઠઠ્ઠા

**ટકોળિયું, ટકોળી** વિ. [જુઓ 'ટકોળ' + ગુ. 'ઇયું'–'ઈ' ત.પ્ર.] ટકોળ કરનારું, મશ્કરું, ટીખળી

**ટક્કર** સ્ત્રી. [દે. પ્રા., પું.] એક બીજી ચીજ-વસ્તુની ચોટ લાગવી એ, ટકર. [૦ **ખાવી** (રૂ.પ્ર.) ખોટ ખમવી. ૦ **ચડ-(-ઢ)વી** (રૂ.પ્ર.) માથું દૂખવા આવવું. ૦ **મારવી** (રૂ.પ્ર.) અથડાવું. (૨) સરખામણીમાં ઉત્તમ હોવું, આંટવું. ૦ **લાગવી** (રૂ.પ્ર.) ધક્કો પહોંચવો]

**ટક્કો** જુઓ 'ટકો.[૨]' [યાંત્રિક હોડી

**ટગ** ન., સ્ત્રી. [અં.] વહાણોને ખેંચી લઈ જવા માટેની

**ટગ-ઇજનેર** પું. [+ અં. 'એન્જિનિયર'] યાંત્રિક હોડીની મરામત કરનારો અધિકૃત કારીગર

**ટગ ટગ** જુઓ 'તગ તગ.'

**ટગટગાવવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ટગાવવું,'–પૂર્વ બે શ્રુતિઓનો દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ટગાવવું.'

**ટગ-ડાળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી ['ટગ' અસ્પષ્ટ + 'ડાળ'] ઝાડની ઊંચામાં ઊંચેની ડાળી [પીપળી, ઝાડપીપળી

**ટગ-ડોડી** સ્ત્રી. એ નામની સોરઠની એક રમત, આંબલી-

**ટગ-મગ** ક્રિ.વિ. [રવા.] ડગુમગુ ['ટગાવવું.'

**ટગમગાવવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ટગ-મગ,'–ના.ધા.] જુઓ

**ટગમગિયું** વિ. [જુઓ 'ટગ-મગ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ડગુમગુ. (૨) ન. તગતગિયું, ઝીણી વાટનો દીવો

**ટગમગુ** વિ. [જુઓ 'ટગ-મગ + ગુ. 'ઉ' ત.પ્ર.] ડગુમગુ

**ટગ-માસ્તર** પું. [અં. + અં. 'માસ્ટર્'] યાંત્રિક હોડીનો કપ્તાન

**ટગર** પું. [અનુ.] આનંદની રમત [એકી નજરે

**ટગર-ટ(-મ)ગર** ક્રિ.વિ. [અનુ.] જુઓ 'ટગ ટગ'. (૨)

**ટગરડી** સ્ત્રી. કિનારી ઉપર બહાર નીકળેલું હોય એવી સ્થિતિ

**ટગર-મગર** જુઓ 'ટગર-ટગર.' ['ટગલી.' (પદ્યમાં.)

**ટગલડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટગલી' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે કૃ.પ્ર.] જુઓ

**ટગલી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ટગ' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત.પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઝાડની ઊંચામાં ઊંચી ડાળી, મકાનની ઊંચામાં ઊંચી અગાસીમાંનું ઢાંકેલું નાનું બાંધકામ

**ટગ(-ગા)વવું** સ.ક્રિ. [અનુ.] વસ્તુ બતાવી આપ્યા વિના લલચાવવું, ખોટી આશા બતાવવી

**ટગવું** ન. નહિ જેવો ધંધો-ધાપો ['ટગ-ડાળ.'

**ટગશ** (-શ્ય) સ્ત્રી ['ટગ' અસ્પષ્ટ + ગુ. 'શ' ત.પ્ર.] જુઓ

**ટગળાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. ['ટગ' અસ્પષ્ટ + ગુ. 'અળ' + 'આશ' ત.પ્ર.] (લા.) ઊંચું આકાશ, આકાશનો ઊંચામાં ઊંચો ભાગ

**ટગાવડા(-રા)વવું** જુઓ 'ટગાવવું'માં.

**ટગાવવું** જુઓ 'ટગવવું.' **ટગાવાવું** કર્મણિ, ક્રિ. **ટગાવડા-(-રા)વવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.

**ટગુ-મગુ** ક્રિ.વિ. [રવા.] જુઓ 'ડગ-મગ.'

**ટગૂર** પું. ધોળાં ફૂલોવાળો એક છોડ [(૨) શિખર

**ટગોચ** (-ચ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટગ' દ્વારા.] જુઓ 'ટગ-ડાળ.'

**ટગોળ** સ્ત્રી. જુઓ 'ટકોળ.' [(લા.) જલદી

**ટચ[૧]** ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ટચ' એવો અવાજ થાય એમ. (૨)

**ટચ[૨]** પું [અં.] સોનાનો સંપૂર્ણ શુદ્ધ ભાવ. (૨) વિ. ઊંચી જાતનું. [**સો ટચનું** (રૂ.પ્ર.) સર્વોત્તમ]

**ટચક** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ટચ' એવો અવાજ થાય એમ

**ટચકડી[૧]** સ્ત્રી. [રવા.] અંગૂઠો અને તર્જનીનો કરાતો અવાજ, ચપટી

**ટચકડી[૨]** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ટચકડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ખૂબ ઠીંગણા ઘાટની સ્ત્રી [પ્રકારનું ઘરેણું

**ટચ-કરડો** પું. ['ટચ' સ્પષ્ટ નથી + 'કરડો'] પગનું એક

**ટચ(-ચા, -ચૂ)કડું(-ડુ)** વિ. ખૂબ ઠીંગણું

**ટચકાટ(-ર)વું** સ. ક્રિ. [રવા.] ટચકો મારવો, ટચકાવવું. (૨) ચટકો મારવો, ડંખ મારવો

**ટચકાર** પું. [રવા.] ટચ એવો (મોંમાંથી કાઢેલો) અવાજ, ડચકારો. (૨) ચપટીનો અવાજ [ડચકારી

**ટચકારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટચ-કારો + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]

**ટચકારો** પું. [જુઓ 'ટચકાર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ટચકાર.'

**ટચકારવું** જુઓ 'ટચકાટવું.'

**ટચકાવવું, ટચકાવું** જુઓ 'ટચકવું'માં.

**ટચકિયું** ન. [જુઓ 'ટચક' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કમ્મરનું એકદમ અચકાઈ જવું. (૨) સ્ત્રીઓનું પગનાં આંગળાંમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું. (૩) ટપકિયું મોત

**ટચકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટચક' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી પ્રત્યય.] જુઓ 'ટચકાર.' [નાનું ટાણું, નાનો વરો

**ટચકું[૧]** ન. [જુઓ 'ટચક' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] નાનો પ્રસંગ,

**ટચકું[૨]** ન. ટોચકું, ટેરવું

**ટચકું[૩]** વિ. ઠીંગણું, વામન

**ટચકો** પું. [જુઓ 'ટચકું.[૧]'] 'ટચ' એવો અવાજ. (૨) ચપટીનો અવાજ. (૩) (લા.) મહેણું, માર્મિક વચન. (૪) ઝટકો

**ટચકોરો** પું. [જુઓ 'ટચકારો.'] જુઓ 'ટચકારો.'

**ટચ ટચ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ટચ,[૧]'–દ્વિર્ભાવ.] 'ટચ ટચ' એવો અવાજ થાય એમ

**ટચડકાવવું** સ. ક્રિ. [રવા.] સારી રીતે વાપરવું

**ટ(-ઠ)ચરું** વિ. [રવા.] ખૂબ વૃદ્ધ, તદ્દન ઘરડું

**ટચલી** સ્ત્રી. જુઓ 'ટગલી.' (૨) હાથ-પગનાં આંગળાંઓ-માંની પાંચમી તે તે નાની આંગળી, કનિષ્ઠિકા

**ટચાક** ક્રિ. વિ [રવા.] 'ટચ' એવો અવાજ થાય એમ. (૨) વિ. ડોળી, દંભી. (૩) આછકલું

**ટચાકડી** સ્ત્રી. [રવા.] છોકરાંઓનું 'ફટાકડી' જેવું સાધન

**ટચાકડું** વિ. જુઓ 'ટચકડું.' [જુઓ 'ટચાકો.'

**ટચાકિયો** પું. [જુઓ 'ટચાકો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**ટચાકી** સ્ત્રી. [રવા.] (લા.) મશ્કરી, મજાક

**ટચાકો** પું. [રવા.] સાંધામાં ફૂટતો ટાચકો, શરીરના નાના સાંધાઓનો કડાકો [-**કા દેવા** (રૂ. પ્ર.) નવરાં બેઠાં વાતો

કરવી. -કા ફોડવા (રૂ.પ્ર.) આંગળાં મરોડી અવાજ કરાવવો. (૨) દુખણાં લેવાં]
**ટચી** સ્ત્રી. જુઓ 'ટચલી(૨).'
**ટચૂક ટચૂક, ટચૂક ટૂચક** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ટચૂક ટચૂક' એવો અવાજ થાય એમ ધીમેથી
**ટચૂકડું(-લું)** જુઓ 'ટચકડું.' (૨) (વાત-પ્રસંગ જેવું) નાનું
**ટચોટચ** જુઓ 'ટચ-ટચ.' [ટાંકણી
**ટચ્ચ** ક્રિ. વિ. [રવા.] જુઓ 'ટચ.' (૨) -સ્ત્રી. (લા.)
**ટટકાવવું** સ. ક્રિ. [રવા.] શોભા બને એમ પહેરવું, ચડાવવું
**ટટકાર(-વ)વું** સ. ક્રિ. [રવા.] જમીન ઉપર પછાડવું. (૨) અકરાંતિયા થઈ ખાવું [બાળકોની એક રમત
**ટટ-ઘોડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટટ્ટુ' + 'ઘોડી,'] (લા.) એ નામની
**ટટણિયાં** ન., બ. વ. [રવા.] ફાંફલાં. [**૦ મારવાં** (રૂ. પ્ર) તક ગુમાવવી] [તદ્દન ઓછી મૂડીવાળું
**ટટ-પૂંજિયું** વિ. [જુઓ 'ટટવું' + 'પૂંજી' + ગુ 'ઇયું' ત.પ્ર.]
**ટટવાણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટટવું' + ગુ. 'આણી' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ટટ્ટુ જેવી નાની ઘોડી
**ટ(-ટો)ટવું** ન. [જુઓ 'ટટ્ટુ' ગુ 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનું ટટ્ટુ. (૨) વિ. (લા.) ઠીંગણું
**ટટળવું** અ. ક્રિ. [અનુ.] આશામાં ને આશામાં બળતા રહેવું, ટળવળવું. **ટટળાવું** ભાવે., ક્રિ. **ટટળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ટટળાટ** પું. [જુઓ 'ટટળવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] ટટળવું એ, ટળવળવું એ
**ટટળાવવું, ટટળાવું** જુઓ 'ટટળવું'માં.
**ટટા(-ટ્ટા)ર** ક્રિ.વિ. [અનુ.] અક્કડ થઈ ઊભું હોય એમ. [**૦ થવું** (રૂ.પ્ર.) શક્તિ પામવી] [ટટ્ટુ, ટટવું
**ટટૂડિયું** ન. [જુઓ 'ટટ્ટુ' + ગુ. 'ડ' + 'ઇયું' ત.પ્ર.] નાનું
**ટટૂડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટટૂડિયું'માં 'ટટ્ટુ' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) નાના બાળકની મૂત્રેંદ્રિય
**ટટોરી** સ્ત્રી. શ્વાસનળી
**ટટોળવું** સ.ક્રિ. હાથ ફેરવી પંપાળવું. (૨) (લા.) તપાસવું, પરીક્ષણ કરવું, કસી જોવું. **ટટોળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ટટોળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ટટોળાવવું, ટટોળાવું** જુઓ 'ટટોળવું'માં.
**ટટ્ટાર** જુઓ 'ટટાર.'
**ટટ્ટી** સ્ત્રી. [દે.પ્રા. ટટ્ટરી] પડદો, આડચ. (૨) ફડદી, ફરેકાળ, આડ-દીવાલ. (૩) વાળાની પડદી. (૪) (લા.) મળશુદ્ધિ. [**૦ ઊઠવી** (રૂ.પ્ર.) મશ્કરી થવી. **૦ ઊતરવી** (રૂ.પ્ર.) ઝાડો સાફ આવવો. **૦ જવું** (રૂ.પ્ર.) જાજરૂ જવું (ટટ્ટીની આડચમાં બેસવા માટે–માંથી વિકાસ). **૦ થવી** (રૂ.પ્ર.) ઝાડો ઊતરવો. (૨) ઝાડાનો રોગ થવો]
**ટટ્ટુ** ન. નાનું ઠીંગણું ઘોડું. (૨) (લા.) વિ. મૂર્ખ, બેવકૂફ. [**૦ ચાલવું, ૦ નભવું** (રૂ. પ્ર.) કામકાજ આગળ વધવું. **૦ હાંકવું** (રૂ.પ્ર.) કામકાજ ચલાવ્યે રાખવું]
**ટટ્ટો** પું. 'ટ' વ્યંજન. (૨) 'ટ' ઉચ્ચારણ
**ટડકણ** વિ. [જુઓ 'ટરડકવું' + ગુ. 'અણ' કર્તૃવાચક કૃ.પ્ર.] ડરી મરનારું, ડરપોક, બીકણ, ભીરુ
**ટડકાવવું** સ.ક્રિ. [રવા.] ધમકાવવું, ડબકાવવું, વઢવું, ખિજાવું. **ટડકાવાવું** કર્મણિ., ક્રિ.
**ટ(-ટર)ડકો** પું. [જુઓ 'ટરડકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] માઠું લાગતાં મોં મચકોડવું એ, ટેડકો. [**૦ ચઢા(-ઢા)વવો** (રૂ.પ્ર.) માઠું લાગવું]
**ટડ-ટડ** પું. [રવા.] (લા.) મિજાજ
**ટડટડિયું** ન. [જુઓ 'ટડટડ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] પાતળા ઝાડા થઈ જવા એ, હાથિયોણું
**ટડ-પડ** (ટડચ-પડચ) સ્ત્રી. [રવા.] (લા.) મોઢેથી ખતાવાતી ઉદ્ધતાઈ. (૨) ગર્વ, શેખી [જુઓ 'ટડ-પડ.'
**ટડપડાટ** પું. [જુઓ 'ટડ-પડ' + ગુ. 'આટ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.]
**ટઢિયાળું** ન. [જુઓ 'ટાઢિયું' + ગુ. 'આળું' ત.પ્ર.] ટાઢોડું, વરસાદની ભીનાશવાળી ઠંડી હવાની પરિસ્થિતિ. (૨) ટાઢોડાવાળું સ્થાન. (૩) વિ. ટાઢ વાય એવું
**ટણક** વિ. [અનુ.] રખડું, રઝળુ. (૨) વિવેકહીન, અવિનયી. (૩) અડપલા-ખોર, અટકચાળું
**ટણક-ટોળી** સ્ત્રી. [+ જુઓ ટોળી.'] ટણક મિત્રોની મંડળી
**ટણકવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ટણક,'–ના.ધા.] ટણકની જેમ ફરવું
**ટણકાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટણક' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] ટણકપણું, નફટાઈ, નિર્લજ્જતા
**ટણકાર, -રો** પું. [રવા.] ટંકાર, રણકાર
**ટણકો** પું. [જુઓ 'ટણકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] ટણક પ્રકૃતિના માણસનો છણકો. (૨) ખોટું લાગી જવું એ. [**૦ લાગવો** (રૂ પ્ર.) મહેણાં-ટોણાંથી રોષે ભરાવું]
**ટણચ** (-ચ્ચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'તણછ.'] એક પ્રકારનો ઊડતો સાપ
**ટણચિયો** પું. [જુઓ 'ટણચ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] (લા.) પાછલો એક કે બેઉ પગ ઘસડીને ચાલનારો બળદ
**ટણ ટણ** ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ટણ ટણ' એવો અવાજ થાય એમ
**ટણટણવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ટણ ટણ,'–ના.ધા.] 'ટણ ટણ' એવો અવાજ કરવો. **ટણટણાવું** ભાવે., ક્રિ. **ટણટણાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. [ટણટણવું એ
**ટણટણાટ** પું. [જુઓ 'ટણટણવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.]
**ટણટણાવવું, ટણટણાવું** જુઓ 'ટણટણવું'માં.
**ટણણણ** ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ટણણણ' એવો અવાજ થાય એમ, રણકાથી [થાય એમ
**ટણન ટણન** ક્રિ.વિ. [રવા.] વાસણમાં ટકોરા મારતાં રણકો
**ટણપાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટણપું' + ગુ. 'આઈ' કૃ.પ્ર.] ટણપાપણું, નફટાઈ, નિર્લજ્જતા, ટણકાઈ
**ટણપું** વિ. નફટ, નિર્લજ્જ. (૨) ખરાબ ચાલનું. (૩) ફાતડા જેવું બોલનારું. (૪) વૃદ્ધ, ઘરડું. (આ શબ્દ 'ટણપો' વગેરે સ્વરૂપે તુચ્છકારમાં ગાળ જેવો છે) (ન.મા.)
**ટણિયો** પું. [જુઓ 'ટણો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] સ્ત્રીની જનનેંદ્રિયને મથાળે રહેલો કૂમળો બી જેવો સ્નાયુ, ટણો
**ટણેણાટ** પું. [રવા.] 'ટણ ટણ' એવો અવાજ
**ટણો** પું. જુઓ 'ટણિયો.'
**ટન** પું. [અં.] આશરે ૧૧૦૦ કિલોગ્રામ વજનનું માપ
**ટનછ** ન. પૈડાં બનાવવામાં કામ લાગતા લાકડાનું એક ઝાડ
**ટન ટન** ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ટન ટન' એવો અવાજ–ધાતુનો કે કાચનો રણકાર થાય એમ

**ટનટનવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ટન ટન,'–ના. ધા.] ઘંટનો અવાજ થવો. **ટનટનાવું** ભાવે., ક્રિ. **ટનટનાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ટનટનાવવું, ટનટનાવું** જુઓ 'ટનટનવું'માં.

**ટનનન** ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ટનનન' એવો અવાજ થાય એમ

**ટન-ઓજ** પું. [અં. + જુઓ 'ઓજ.'], **ટન-ભાર** પું. [+સં.] ટનના વજનની માલવાહક શક્તિ, 'ટનેઇજ'

**ટનલ** સ્ત્રી. [અં] રેલવે કે વોરી માર્ગને પસાર થવાનો સુગદો

**ટને(૦ઇ)જ** ન. [અં.] ટનમાં વજન, ટન પ્રમાણેના વજનની ગણતરી–એટલી શક્તિ, ટન-ઓજ, ટન-ભાર

**ટપ** ક્રિ.વિ. [રવા.]'ટપ' એવો અવાજ થાય એમ. [**૦ દઈ ને, ૦ લઈ ને** (રૂ.પ્ર.) જલદી, તરત]

**ટપક, ૦ ટપક** ક્રિ.વિ. [રવા.] એક એક ટીપું પડયા કરે [એ રીતે

**ટપકવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ટપક,'–ના.ધા.] એક એક ટીપું પડતું થવું, ચૂવું. (૨) (લા.) અચાનક દેખાવું. [**ટપકી પડવું** (રૂ.પ્ર.) અચાનક આવી પહોંચવું] **ટપકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ટપકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. પ્રે.ના 'નોંધ કરવી' અર્થ વિકસ્યો છે.

**ટપકા-ટપકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટપકવું,'–દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] સતત ટીપાં પડયે જવાં એ. (૨) (લા.) ઉપરા-ઉપર મરણ થવાં એ

**ટપકારો** પું [રવા.] 'ટપ ટપ' એવો અવાજ

**ટપકાવવું, ટપકાવું** જુઓ 'ટપકવું'માં.

**ટપકાળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટપકું' + ગુ. 'આળું' ત.પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) મધમાખી

**ટપ(-બ)કિયું** ન. [જુઓ 'ટપક' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] અચાનક મરણ થવું એ. (૨) અચાનક મરણ લાવનારો રોગ, ટૂંટિયું, 'કૉલેરા'

**ટપ(-બ)કી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટપકું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) કપાળે ગાલે તેમજ સાડી વગેરેમાં ચોડવામાં આવતી સુશોભન માટેની બિંદી, ટીપકી

**ટપ(-બ)કું** ન. [રવા.] પ્રવાહીનું પડેલું ટીપું, બિંદુ. (૨) (લા.) નાનો ગોળ ડાઘ. (૩) અનુસ્વારનું તેમ અનુનાસિક સ્વરોચ્ચારણનું ચિહ્ન. (વ્યા.). (૪) મીંડું, શૂન્ય. (૫) જન્માક્ષર, ટપકો. (જયો.)

**ટપકો** પું. [જુઓ 'ટપકું.'] જુઓ 'ટપકું(૫).'

**ટપખવું** અ.ક્રિ. [રવા.] તપવું, ગરમ થવું. **ટપખાવું** ભાવે., ક્રિ. **ટપખાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ટપખાવવું, ટપખાવું** જુઓ 'ટપખવું'માં.

**ટપ ટપ¹** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ટપ'નો દ્વિર્ભાવ.] 'ટપ ટપ' એવો અવાજ થાય એમ

**ટપ-ટપ²** (ટપ્ય-ટપ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટપ,'–દ્વિર્ભાવ.] ટકટક, [ખોલબોલ, ખડખડાટ

**ટપટપવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ટપ ટપ,¹'–ના. ધા.] 'ટપ ટપ' એવો અવાજ થવો. **ટપટપાવું** ભાવે., ક્રિ. **ટપટપાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ટપટપાટ, -રો** પું. [જુઓ 'ટપટપવું' + ગુ. 'આટ'–'આરો' [કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ટપ ટપ.²'

**ટપટપાવવું, ટપટપાવું** જુઓ 'ટપટપવું'માં.

**ટપટપિયું** વિ. [જુઓ 'ટપ ટપ²' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] 'ટપ ટપ' કરનારું. (૨) (લા.) નકામી ડખલ કરનારું. (૩) ન. કુંભારનું એક ઓજાર, ટપલું. (૪) વાળંદનો અસ્ત્રો ચડાવવાનો ચામડાનો ટુકડો, સલાડી

**ટપટપી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટપ ટપ²' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.], **ટપણું** ન. [જુઓ 'ટપ' દ્વારા.] જુઓ 'ટપટપિયું(૪).'

**ટપર** ન. માથું. [**૦માં દેવું** (રૂ.પ્ર.) માર મારવો]

**ટપરો** પું. છાપરાનું છાજ

**ટપલા-કૂટ** વિ. [જુઓ 'ટપલું.' + 'કૂટવું.'] (તિરસ્કારમાં) કુંભાર તેમ વાળંદ, ટપલો

**ટપલા-ટોઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટપલું' + 'ટોવું.'], **ટપલા-ડોઈ** [+ જુઓ 'ડોવું.'] (લા.) એ નામની એક રમત, જમાનિયો દાવ

**ટપલા-બાજી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટપલું' + 'બાજી.'] સામસામાં ટપલાં મારવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) સામસામાં મહેણાં-ટોણાં મારવાં એ

**ટપલાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'ટપલું.'] (લા.) 'ટપ ટપ' અવાજ કરે તેવાં જૂનાં ઘસાઈ ગયેલાં પગરખાં

**ટપલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટપલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (મારવામાં આવતું) નાનું ટપલું, (માથા ઉપર મારવામાં આવતી) ધીમી થપાટ (ચાર આંગળાંથી). (૨) (લા.) મહેણું-ટોણું. [**૦ ખાવી** (રૂ.પ્ર.) ટપલીનો માર અનુભવવો. **૦ મારવી** (રૂ.પ્ર.) મહેણું આપવું. **૦ પડવી** (રૂ.પ્ર.) નુકસાન સહન કરવું]

**ટપલી-દાવ** પું. [જુઓ 'ટપલી' + 'દાવ.'] એ નામની એક એક રમત

**ટપલું** ન. [રવા.] ચાર આંગળાંથી ધીમેથી મારવામાં આવતી થપાટ. (૨) જુઓ 'ટપટપિયું(૩)(૪).' (૩). (લા.) 'ટપ ટપ' અવાજ કરે તેવું જૂનું ઘસાઈ ગયેલું પગરખું. (૪) માથું. [**-લામાં દેવું** (રૂ. પ્ર.) માથામાં ટપલું મારવું. **-લાં ખમવાં** (રૂ. પ્ર.) મહેણાં સહન કરવાં. **-લાં ખાવાં** (રૂ. પ્ર.) માર ખાવો. (૨) ખૂબ દુઃખ અનુભવવું]

**ટપલો** પું. [જુઓ 'ટપલું.'] મોટું ટપલું. (૨) કુંભારનું ટપલું. (૩) (લા.) (તિરસ્કારમાં) કુંભાર તેમ વાળંદ

**ટપવું** સ. ક્રિ. [રવા.] (કૂદીને) ઓળંગવું, વટાવવું. (૨) ચડિયાતું થવું. (ભૂ. કૃ.માં કર્તરિ પ્રયોગ ; 'હું એને ટપ્યો.') **ટપાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ટપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ટપ(-પૂ)શિયાં** જુઓ 'ટપસિયાં.'

**ટપ(-પૂ)સ ટપ(-પૂ)સ** ક્રિ. વિ. [રવા.] ધીરે ધીરે ઘસડાતું [ઘસડાતું

**ટપ(-પૂ)સિ(-શિ)યાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'ટપ(-પૂ)સ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] અનાજ ઝાટકતાં સૂપડાને ભરાતો ઝટકો. (૨) દક્ષિણી ઘાટની સપાટ. (૩) ફાટયાં-તૂટયાં ખાસડાં. (૪) (લા.) પાક ખાઈ જનારાં એક જાતનાં જંતુ

**ટપં-ટપ્પા** (ટપમ્-ટપ્પા) સ્ત્રી. [રવા.] ગેડીદડાની એક રમત

**ટપાક ટપાક** ક્રિ. વિ. [રવા.] ટપાકાનો અવાજ થાય એમ

**ટપાકો** પું. [ રવા. ] તાળી મારવાનો કે રોટલા ઘડવાનો અવાજ

**ટપા(-પો)-ટપ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ટપ,'–દ્વિર્ભાવ.] (લા.) એકદમ, ઝટ ઝટ, જલદી જલદી. (૨) એક પછી એક

**ટપાટપી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટપા-ટપ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] (લા.) બોલાચાલી, વાણીનો ઝઘડો (ન.મા.)

**ટપાર** (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટપારવું.] (લા.) સંભાળ રાખવી એ, દરકાર રાખવી એ

**ટપા(-પે)રવું** સ. ક્રિ. [રવા.] મારવું, ઠોકવું. (૨) ટકોર કર્યા કરવી, ટોકયા કરવું. **ટપા(-પે)રાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ટપા-(-પે)રાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ટપા(-પે)રાવવું, ટપા(-પે)રાવું** જુઓ 'ટપા(-પે)રવું'માં.

**ટપાલ** સ્ત્રી. એક ઠેકાણેથી બીજે દૂર કે નજીકને ઠેકાણે સંદેશાનો મોકલાતો પત્ર. (૨) એ પ્રકારની વ્યવસ્થા, ડાક, 'પોસ્ટ.' [**૦ તોડવી** (રૂ. પ્ર.) નુકસાન કરવું]

**ટપાલ-ઓફિસ** સ્ત્રી. [ + અં.] ટપાલનું સરકારી ખાતું, ડાક-ખાનું, ડાક-ઘર, 'પોસ્ટ ઑફિસ'

**ટપાલ-ખરચ, ટપાલ-ખર્ચ** પું., ન. [ + જુઓ 'ખરચ' –'ખર્ચ.'] પત્રવ્યવહાર વગેરે કરાતાં ટિકિટ-ચોડવા વગેરેનો થતો ખર્ચ [તંત્ર, 'પોસ્ટલ ડિપાર્ટમેન્ટ'

**ટપાલ-ખાતું** ન. [+ જુઓ 'ખાતું.'] ટપાલ-વ્યવહારનું સરકારી

**ટપાલ-ગાડી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ગાડી.'] ટપાલ લઈ જનારી –લાવનારી 'રેલવે ટ્રેઇન,' 'મેઇલ ટ્રેઇન'

**ટપાલ-પેટી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પેટી.'] ટપાલના પત્રો વગેરે નાખવાનો ડબો, 'પોસ્ટ-બૉક્સ'

**ટપાલ-મતદાન** ન. [+ સં.] મતપત્ર ટપાલ દ્વારા મોકલી કરવામાં આવતું મતનું દાન, 'પોસ્ટલ-બૅલેટ'

**ટપાલ-વાળો** વિ., પું. [+ જુઓ 'વાળું' ત. પ્ર.], **ટપાલિયો** પું. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **ટપાલી** પું. [ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] લોકોને ટપાલ સોંપવા આવનાર કાસદ, 'પોસ્ટ-મૅન'

**ટપાવવું** જુઓ 'ટપવું'માં.

**ટપાવાળો** જુઓ 'ટપ્પા-વાળો.'

**ટપાવું** જુઓ 'ટપવું'માં.

**ટપુ** પું. નાની ઉંમરના બાળકનું હુલામણાનું નામ. (સંજ્ઞા.)

**ટપૂકડું(-લું)** વિ. [જુઓ 'ટપૂડું' + ગુ. 'ક' મધ્યગ, એ પછી 'ડું' ને સ્થાને 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ખૂબ નાનું, નાનકડું, બટુકડું, ટબૂકડું

**ટપૂડિયું** વિ. [જુઓ 'ટપૂડું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ખૂબ નાની ઉંમરનું, [ટપૂડિયું.'

**ટપૂડું** વિ. [જુઓ 'ટપું' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ

**ટપૂરું** ન. લાકડાની કથરોટ

**ટપૂસ ટપૂસ** જુઓ 'ટપસ-ટપસ.'

**ટપેડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] મારવું, ઠોકવું, ટપારવું. **ટપેડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ટપેડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ટપેડાવવું, ટપેડાવું** જુઓ 'ટપેડવું'માં.

**ટપે-દાર** જુઓ 'ટપ્પે-દાર.' [પ્રે., સ. ક્રિ.

**ટપેરવું** જુઓ 'ટપારવું.' **ટપેરાવું** કર્મણિ., ક્રિ, **ટપેરાવવું**

**ટપેરાવવું, ટપેરાવું** જુઓ 'ટપેરવું'માં.

**ટપો** જુઓ 'ટપ્પો.'

**ટપો-ટપ(-પ્પ)** જુઓ 'ટપા-ટપ.[૨]'

**ટપોરવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ધીમે અવાજે ધીમે હાથે ગોળ ઘાટ આપવો. **ટપોરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ટપોરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ટપોરાવવું, ટપોરાવું** જુઓ 'ટપોરવું'માં.

**ટપોરો** પું. [જુઓ 'ટપોરવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] વાસણને આંગળી અડાડતાં થતો અવાજ

**ટપ્પા-વાળો** પું. [જુઓ 'ટપ્પો' + ગુ. 'વાળું' ત. પ્ર.] એક્કા-વાળો, ટાંગાવાળો, ગાડીવાન

**ટપ્પે-દાર** પું. [જુઓ 'ટપ્પો' + ફા. પ્રત્યય.] મહાલ કે તાલુકાના તે તે ટપ્પાનો તળાટી જેવો સરકારી કાર્યકર (મહેસૂલ ખાતાનો)

**ટપ્પો** પું. [જુઓ 'ટપવું' દ્વારા.] એક સાથે ટપાય તેટલું અંતર. (૨) જમીનમાં જે સ્થળે વસ્તુ અથડાતી જાય તે તે સ્થાન. (૩) માર્ગમાં અમુક અમુક અંતરે આવતું વિશ્રામ-સ્થાન, વિસામો. (૪) ફેરો, આંટો, આવજા. (૫) સીડીનું પગું. (૬) ટાંગો, એક્કો (એક ઘોડાનું વાહન). (૭) મહાલનો કે તાલુકાનો જરા નાનો વિભાગ. (૮) ખ્યાલ કરતાં વધુ ઝડપે ગવાતું ગાન. (૯) કીર્તન કરતાં કરતાં બે કીર્તનિયા એકબીજાને પકડવાની રમત કરતા હોય તેવો એક નૃત્તપ્રકાર. (પુષ્ટિ.). [**-પ્પા ઉપર ટપ્પા મારવા** (-ઉપરય-) (રૂ. પ્ર.) એક પછી એક દલીલ કરવી. **-પ્પે ચઢા(-ઢા)વવું,-પ્પે ના(-નાં)ખવું** (રૂ. પ્ર.) ધક્કા ખવડાવવા. (૨) ખોટે રસ્તે દોરવું. **૦ મારવો** (રૂ. પ્ર.) ગપ ચલાવવી. **૦ લેવો** (રૂ. પ્ર.) ભજન-કીર્તન વખતે બે જણાનું ફરતે ગાવાનું અને એકબીજાને પકડવાનું થવું]

**ટબ** ન. [અં.] ઘણું પહોળું લાકડા લોખંડ કે ચિનાઈ માટીનું નાહવા વગેરેના કામમાં આવે તેવું મોટું કે નાનું કૂંડું

**ટબકલું[૧]** વિ. [જુઓ 'ટપકું' દ્વારા.] ટપકાંવાળું. (૨) ન. ટપકું

**ટબકલું[૨]** ન. [અં. 'ટબ' + ગુ. + ગુ. 'લું' + વચ્ચે 'ક' મધ્યગ] નાનું ટબ

**ટબકિયું** જુઓ 'ટપકિયું.'

**ટબકી** જુઓ 'ટપકી.'

**ટબકું** જુઓ 'ટપકું.'

**ટબકો** જુઓ 'ટપકો.'

**ટબલ** પું. વહાણનો એક સ્તંભ, કૂવો. (વહાણ.)

**ટબા-ટોચ** વિ. [જુઓ 'ટબો' + 'ટોચ.'] ટોચ સુધી ભરપૂર

**ટબારો** પું. ઘરગથ્થુ સામાન. (૨) ઘર-ખર્ચ, નિભાવનું ખર્ચ. (૩) ધમૂમલો

**ટબા-સીર** ન. વાંસમાંથી નીકળતો એક ઔષધોપયોગી પદાર્થ

**ટબુ** વિ. ઠીંગણું, વામન

**ટબુકડિયું** વિ. [જુઓ 'ટબૂકડું + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ટબૂકડું.' (૨) (ન.) રકાબીના આકારની એક મીઠાઈ. (૩) ઘીમાં કાલવેલો જલેબી કે લાડુનો ભૂક્કો

**ટબૂકડું(-લું)** વિ. [જુઓ 'ટપૂકડું'–'લું.'] જુઓ 'ટપૂકડું.'

**ટબૂકવું** અ.ક્રિ. [રવા.] ટહુકવું [કસલી, ટોયલી

**ટબૂડી[૧]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટબુ.'] બેઠા ઘાટની નાની લોટી,

**ટબૂડી[૨]** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ટબૂડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાની ઠીંગણી સ્ત્રી ['ટબુ.'

**ટબૂડું** વિ. [જુઓ 'ટબુ' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ

**ટબે-તબે** ક્રિ. વિ. [રવા.] ઝડપથી, ઉતાવળથી

**ટબો** પું. [જૂ. ગુ.] પત્રાકાર પોથીમાં છૂટી લીટીએ સંસ્કૃત કે પ્રાકૃત ગ્રંથ વાચના લખી તે તે શબ્દની નીચે શબ્દનો પ્રચલિત સ્થાનિક ભાષામાં અપાતો અર્થ અને એવો એ ગ્રંથ. (જૈન.)

**ટબોટ** (-ટય) સ્ત્રી. એ નામની માછલીની મોટી જાત
**ટબો-ટાંચ** જુઓ 'ટબા-ટોચ.'
**ટમકવું** અ. ક્રિ. [અનુ.] ધીમું પ્રકાશવું. (૨) ધીમું ટપકવું, મંદ રીતે વરસવું. (૩) પડું પડું થઈ રહેવું. (૪) પગલાં માંડી નાચવું. **ટમકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ટમકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ટમકાર** પું. [રવા.] મધુર અવાજ
**ટમકાવવું, ટમકાવું** જુઓ 'ટમકવું'માં.
**ટમકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટમકું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) ધાતુનો નાનો ગોળ કટકો. (૨) રમકડાનું વાજું
**ટમકું** ન. [જુઓ 'ટમકવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] દૂરથી દેખાતું પ્રકાશનું બિંદુ
**ટમ-ઝમ** (ટમ્ય-ઝમ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] એક પ્રકારની ગાડી, ટમટમિયું [હોય એમ
**ટમ ટમ** ક્રિ. વિ. [અનુ.] નાનો દૂરનો આછો પ્રકાશ આવતો
**ટમટમવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ટમ ટમ'–ના. ધા.] દૂર (પ્રકાશનું) તગતગવું. (૨) (લા.) ઝઝૂમી રહેવું. (૩) આતુરતા અનુભવવી. (૪) પડું પડું થઈ રહેવું. **ટમટમાવું** ભાવે., ક્રિ. **ટમ-ટમાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [ટમટમવું એ
**ટમટમાટ** પું. [જુઓ 'ટમટમવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.]
**ટમટમાવવું, ટમટમાવું** જુઓ 'ટમટમવું'માં.
**ટમટમિયું** ન. [જુઓ 'ટમ ટમ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'ટમ-ઝમ.' [વાસણ
**ટમલર** ન. [અં. 'ટમ્બ્લર્'] પ્યાલા જેવું પાણીનું હાથાવાળું
**ટમા(-મે)ટું** ન., **-ટો** પું. [અં. 'ટોમેટો'] (અમેરિકાથી આયાત થયેલું) એક શાક-ફળ
**ટમ્બલર** ન. [અં.] જુઓ 'ટમલર.'
**ટરખલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. હલકા આચરણવાળી સ્ત્રી
**ટરગી** ન. એક જાતનું ઘાસ
**ટરચું** વિ. ઘરડું, વૃદ્ધ
**ટર-ટર** (ટરય-ટરય) સ્ત્રી. [રવા.] વાતચીત
**ટરટરવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ટર-ટર,'–ના. ધા.] ઠરડાઈ ગયેલી ત્રાકને કારણે અવાજ થવો (રેંટિયાનો). **ટરટરાવું** ભાવે. ક્રિ.
**ટરડ**[1] પું. [રવા.] વળ, વાંક
**ટરડ**[2] (-ડ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] (લા.) ફિસિયારી
**ટરડકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] (લા.) ભયભીત થવું, બીવું, ડરવું. **ટરડકાવું** ભાવે, ક્રિ. **ટરડકાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.
**ટરડકાવવું, ટરડકાવું** જુઓ 'ટરડકવું'માં.
**ટરડકો** પું. [જુઓ 'ટરડ[1]' + ગુ. 'કો' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] વાંકાઈ, વળ, ટેડકો. (૨) મિજાજ, શેખાઈ
**ટરડ-ફરડ** (ટરડ્ય-ફરડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટરડ,[2]'–દ્વિર્ભાવ.] વાહિયાત ભરેલું બોલવું એ. (૨) મિજાજ, શેખાઈ
**ટરડ-ફસ** (ટરડ્ય-ફસ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટરડવું[2]' + 'ફસવું.'] વાયડાઈ, વાંકાઈ. (૨) શેખાઈ
**ટરડવું**[1] ન. રેંટિયાની ભાંગી ગયેલી ત્રાક
**ટરડ(-ડા)વું**[2] અ. ક્રિ. [રવા.] રિસાવું. **ટરડાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.
**ટરડું** વિ. [રવા.] વધુ લાંબું અને વિશેષ ઊંચું
**ટર-પર** (ટરય-પરય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટરપરવું.'] લોલુપતા
**ટરપરવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ટર-પર,'–ના. ધા.] લાલચુ હોવું. લાલચથી આઘાપાછા થયા કરવું. **ટરપરાવું** ભાવે., ક્રિ. **ટરપરાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ટરપરાવવું, ટરપરાવું** જુઓ 'ટરપરવું'માં.
**ટરપરિયાં** ન., બ.વ. બારસાખ ઉપરના ટોડલા ઉપર બંધાતાં લટકણિયાં. (૨) લથડિયાં
**ટરાલી** સ્ત્રી. એ નામની એક વેલ
**ટરો** પું. ગાંગડો. (૨) ટોચ, શિખર
**ટર્કી** ન. [અં.] એક જાતનું મરઘું. (૨) તુર્કસ્તાન. (સંજ્ઞા.)
**ટર્ન** પું. [અં.] વારો, ફેરો
**ટર્નર** પું. [અં.] આંટાવાળા ખીલા પાઇપ વગેરે તૈયાર કરનાર અને બેસાડનાર કારીગર
**ટર્પેન્ટાઈન** (ટર્પેણ્ટાઇન) ન. [અં.] ઝાડના ગૂંદરમાંથી દારૂની જેમ સડાવી કાઢવામાં આવતું તેલ
**ટર્બાઇન** ન. [અં.] વરાળ વગેરેની મદદથી ચાલતું એક યંત્ર (વીજળી-શક્તિ ઉત્પન્ન કરવા માટેનું)
**ટર્મ** સ્ત્રી. [અં.] મુદત. (૨) સત્ર. (૩) પારિભાષિક શબ્દ
**ટર્મિનલ** વિ. [અં.] સત્રને લગતું, છમાસિક. (૨) પું. એક જાતનો વેરો [પછી વાહન આગળ જઈ ન શકે.)
**ટર્મિનસ** ન. [અં.] યાંત્રિક વાહનોનો છેલ્લો થોભો (જ્યાંથી
**ટલા** સ્ત્રી. લપાટ, થપાટ, લાફો
**ટ(-ટો)લ્લો** પું. [રવા.] ધક્કો, હડસેલો. (૨) આંટો, ફેરો. (૩) મોજ માટે ફરવા જવું એ. [**-લ્લા ખવડા(-રા)વવા** (રૂ.પ્ર.) ધક્કા કરાવવા. **-લ્લે ચઢા(-ઢા)વવું, ૦ મારવો** (રૂ.પ્ર.) વિલંબમાં નાખવું]
**ટવર(-રૂ)ક ટવર(-રૂ)ક** ક્રિ.વિ. [રવા.] ધીમે ધીમે, મંદ મંદ. (૨) થોડું થોડું, છૂટક છૂટક. (૩) જવલ્લેજ, ભાગ્યેજ
**ટ-વર્ગ** પું. [સં.] વર્ણમાળાના 'ટ ઠ ડ ઢ ણ' એ પાંચ મૂર્ધન્ય વર્ગના વ્યંજનોનો સમૂહ. (વ્યા.)
**ટવર્ગીય** વિ. [સં.] 'ટ-વર્ગ'ને લગતું, 'ટ-વર્ગ'નું. (વ્યા.)
**ટ(૦ળ)વળવું** જુઓ 'ટળવળવું.' **ટ(૦ળ)વળાવું** ભાવે., ક્રિ. **ટ(૦ળ)વળાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.
**ટ(૦ળ)વળાવવું, ટ(૦ળ)વળાવું** જુઓ 'ટ(૦ળ)વળવું'માં.
**ટશ(-સ)** સ્ત્રી. [અનુ.] અનિમેષ નજર, પલકારા વિના જોવું એ, મીટ માંડીને જોવું એ
**ટશ(-સ)ર**[1] (-રય) સ્ત્રી. [દે.પ્રા. ટસર-વાળવું, ન.] શેડ, ધારા, સેર. (૨) રેખ, ખૂણો. (૩) બહાર દેખાતી લોહીની ધાર. (૪) આંખમાં દેખાતી રાતી રેખા. (૫) માથાના વાળની લટની ગૂંથણી
**ટશ(-સ)ર**[2] સ્ત્રી. એક જાતનું રેશમી કાપડ
**ટશિયો** જુઓ 'ટસિયો.'
**ટશેર** (-રય) સ્ત્રી. [અનુ.] આછો ભાસ, છાંય
**ટસ** જુઓ 'ટશ.' [થતી પીડા
**ટસક** (-કય) સ્ત્રી. [અનુ.] ચસક, શૂળ જેવી રગત્રગ થતાં
**ટસકવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ટસક,'–ના.ધા.] ચસકો આવતાં દુઃખ થવું. **ટસકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ટસકાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.
**ટસકાવવું** જુઓ 'ટસકવું'માં. (૨) મોઢે માંડી ટસ ટસ પીવું
**ટસકાવું** જુઓ 'ટસકવું'માં.
**ટસ ટસ** ક્રિ.વિ. [રવા.] ચુસાતાં અવાજ થતો હોય એમ.

(૨) ફાટું ફાટું થઈ જાય એમ
**ટસટસવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ટસ ટસ,'–ના.ધા.] ચુસાતાં અવાજ થવો. (૨) તંગ થવું, ફાટું ફાટું થવું. (૩) ઝીણો ઝીણો વરસાદ આવવો. **ટસટસાવું** ભાવે., ક્રિ. **ટસટસાવવું** પ્રે.સ.ક્રિ.
**ટસટસાટ** પું. [જુઓ 'ટસટસવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ટસટસવાની ક્રિયા
**ટસટસાવવું, ટસટસાવું** જુઓ 'ટસટસવું'માં.
**ટસન** સ્ત્રી. [અનુ.] ખોટી મોટાઈ, ડંફાસ, દંભ. (૨) મશ્કરી. (૩) કજિયો, કંકાસ
**ટસર**[૧–૨] જુઓ 'ટશર.[૧–૨]'
**ટસરકો** પું. ટીપું, બિંદુ
**ટસરાળું** [જુઓ 'ટસર[૧]' + ગુ. 'આળું' ત.પ્ર.] ટસરવાળું, આંખમાં રાતી ટસર જણાતી હોય તેવું
**ટસલ** સ્ત્રી. [અં.] અથડામણ, વિગ્રહ, ઝઘડો
**ટ-સંઝા(-જા)(-સઞ્‌ઝા,ઞ્‌જા)** સ્ત્રી.[સં. त्रि-संध्या > પ્રા. ति-संझा] સંધ્યાકાળ.(૨)સમી-સાંઝ (લા.)સવાર-સાંઝનું ઝાંખું અજવાળું
**ટસિ(-શિ)યો** પું. [અનુ.] ઉઝરડા ફાટ કે ચીરામાંથી પ્રવાહીનું રેખા-સ્વરૂપે બહાર આવવું એ, ધ્રાંગો, ટસર
**ટહકારો** પું. [જુઓ 'ટહુકો.'] ટહુકો. (૨) દુઃખ કે પીડા કળતર વગેરેને કારણે થતો ઊંહકારો
**ટહ ટહ** ક્રિ.વિ. [અનુ.] એકી નજરે, અનિમેષ નજરે
**ટહપું** વિ. [અનુ.] ઘરડું, વૃદ્ધ
**ટહુકડો** (ટૌઃકડો) પું. [જુઓ 'ટહુકો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ટહુકો. (પદ્યમાં.)
**ટહુકવું** (ટૌઃકવું) અ.ક્રિ. [રવા.] ટહુકો કરવો (મોર અને કોયલનો). [**ટહુકી જવું** (ટૌઃકી-) (રૂ.પ્ર.) કહેવું. (૨) બહેકી જવું] **ટહુકાવું** (ટૌઃકાવું) ભાવે., ક્રિ. **ટહુકાવવું** (ટૌઃકાવવું) પ્રે., સ.ક્રિ.
**ટહુકાર, -રવ** (ટૌઃકાર,-રવ) પું [રવા. 'ટહુ' + સં. °कार., જુઓ 'ટહુકો' + સં. रव] જુઓ 'ટહુકો.'
**ટહુકાવવું, ટહુકાવું** (ટૌઃકા-) જુઓ 'ટહુકવું'માં.
**ટહુકો** (ટૌઃકો) પું. [જુઓ 'ટહુકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] ટહુકવાની ક્રિયા, ટહુકાર (મોર અને કોયલનો). (૨) (લા.) મીઠી ટાપસી પૂરવી એ, મીઠો ટેકો આપવો એ
**ટહેલ** (ટેઃલ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટહેલવું.'] (લા.) ચાલતાં ચાલતાં વેણ નાખવાની ક્રિયા. (૨) ઘૂમવા સાથે પ્રબોધ આપતાં મગાતી ભીખ. (૩) સેવા-ચાકરી. [૦ ના(-નાં)ખવી (રૂ.પ્ર.) વિનમ્રતાથી કાંઈ માગવું]
**ટહેલ-ટકો(-પો)રો, ટહેલ-ટપ્પો** (ટેઃલ-) પું. [+ જુઓ 'ટકો(-પો)રો'–'ટપ્પો.'] સેવા-ચાકરી. (૨) દેખરેખ
**ટહેલ-ભટ(-દ)** (ટેઃલ-) પું. [+ જુઓ 'ભટ(-દ).'] ટહેલ નાખી ભીખ માગનારો બ્રાહ્મણ, ટહેલિયો
**ટહેલવું** (ટેઃલવું) અ.ક્રિ. [હિં. टहलना] લહેરથી આંટા મારવા–આમતેમ ફરવું. (૨) ભીખ માગવાની ટહેલ નાખવી. **ટહેલાવું** (ટેઃલાવું) ભાવે.,ક્રિ. **ટહેલાવવું** (ટેઃલાવવું) પ્રે.,સ.ક્રિ.
**ટહેલાવવું, ટહેલાવું** (ટેઃલા-) જુઓ 'ટહેલવું'માં.
**ટહેલિયો** (ટેઃલિયો) પું. [જુઓ 'ટહેલ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ટહેલ નાખનારો ભિક્ષુક, ટહેલ-ભટ

**ટહોકવું** (ટોઃકવું) સ.ક્રિ. [અનુ.] (ઘોડાને) પગની એડી મારવી. **ટહોકાવું** (ટોઃકાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ટહોકાવવું** (ટોઃકાવવું) પ્રે., સ.ક્રિ.
**ટહોકાવવું, ટહોકાવું** (ટોઃકા-) જુઓ 'ટહોકવું'માં.
**ટળ** વિ. [જુઓ 'ટળવું.'] ટળે તેવું, નાશવંત, ભંગુર
**ટળકવું**[૧] વિ. [અનુ.] લાલચુ
**ટળકવું**[૨] અ.ક્રિ. [અનુ.] લલચાવું. (૨) (લા.) ઓગળી જવું. **ટળકાવું** ભાવે.,ક્રિ. **ટળકાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ. [કરવાની ટેવ
**ટળકવા-વેડા** પું.,બ.વ. [જુઓ 'ટળકવું[૧]' + 'વેડા.'] લાલચ
**ટળકાવવું, ટળકાવું** જુઓ 'ટળકવું'માં.
**ટળકૂડું** વિ. [જુઓ 'ટળકવું[૧]' દ્વારા.] જુઓ 'ટળકવું.[૧]'
**ટળવળવું** અ.ક્રિ. [અનુ.] આતુરતાથી વલખાં મારવાં. (૨) હીજરાવું. (૩) ઝંખવું. (૪) (ભૂખે) સખત પીડાવું. **ટળવળાવું** ભાવે., ક્રિ. **ટળવળાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.
**ટળવળાટ** પું. [જુઓ 'ટળવળવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] ટળવળવાની ક્રિયા
**ટળવળાવવું, ટળવળાવું** જુઓ 'ટળવળવું'માં.
**ટળવળિયું** વિ. [જુઓ 'ટળવળવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ટળવળાટ કરનારું
**ટળવું** અ.ક્રિ. [હિં. टलना] દૂર થવું, આઘા જવું (તિરસ્કારને ભાવ). (૨) નાબૂદ થવું, નિર્મૂળ થવું. **ટળાવું** ભાવે., ક્રિ. **ટાળવું, ટળાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.
**ટળિયેલ** વિ. [જુઓ 'ટળવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર. + 'એલ' ત.પ્ર.] (લા.) ચસકેલા મગજવાળું, ગાંડું
**ટંક**[૧] (ટઙ્ક) પું. [સં.] સિક્કો. (૨) ટકો, રૂપિયો
**ટંક**[૨] સ્ત્રી. ટાણું, વખત, વારો, વેળા
**ટંકણ** (ટઙ્કણ) ન. [સં. टङ्कन > પ્રા. टंकण] ટાંકવાની ક્રિયા, ઉટ્ટંકનની ક્રિયા [સેઇજ' (વિ.કો.)
**ટંકણ-મૂલ્ય** ન. [+ સં.] પિત્તળ-કામનું મહેનતાણું, 'બ્રા-
**ટંકણ-ખાર** (ટઙ્કણ-) પું. ['ટંકણ' અસ્પષ્ટ+જુઓ 'ખાર.'] એક જાતનો ક્ષાર (પહેલાં શાહી બનાવવામાં વપરાતો)
**ટંકણાવવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ટાંકણું,'–ના.ધા.] (લા.) ધમકાવવું
**ટંકન** (ટઙ્કન) ન. [સં.] ટાંકણેથી ટાંકવું એ, ઉટ્ટંકન
**ટંક-શાળ** (ટઙ્ક-) સ્ત્રી. [સં. टङ्क-शाला] સિક્કા પાડવાનું કારખાનું, ચલણ પાડવા-છાપવાનું કારખાનું
**ટંકશાળી** (ટઙ્ક-) વિ.,પું. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ટંકશાળનો મુખ્ય અમલદાર
**ટંકામણ** (ટઙ્કામણ) ન.,-ણી સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાંકવું' + ગુ. 'આમણ'–'આમણી' કૃ.પ્ર.] ટંકાવવાની ક્રિયા. (૨) ટાંકવાની રીત કે પ્રક્રિયા. (૩) ટાંકવાનું મહેનતાણું
**ટંકાર, -રવ** (ટઙ્કાર,-રવ) પું. [સં.] ધનુષની દોરીનો અવાજ
**ટંકારવું** (ટઙ્કારવું) સ.ક્રિ. [સં. टङ्कार,–ના.ધા.] ટંકાર કરવો. (૨) (લા.) મારવું, અથડાવવું. **ટંકારાવું** (ટઙ્કારાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ટંકારાવવું** (ટઙ્કારાવવું) પ્રે., સ.ક્રિ.
**ટંકારાવવું, ટંકારાવું** (ટઙ્કા-) જુઓ 'ટંકારવું'માં.
**ટંકારિત** (ટઙ્કારિત) વિ. [સં.] ટંકાર કરવામાં આવ્યું હોય એવું
**ટંકારી** (ટઙ્કારી), -રો પું. [જુઓ 'ટાંકવું' દ્વારા.] ટાંકવાનો ધંધો કરનારો કારીગર (સલાટ તેમજ ઘંટી ટાંકનારો)

**ટંકાવવું, ટંકાવું** (ટઙ્કા-) જુઓ 'ટાંકવું'માં.
**ટંક્રિકા** (ટઙ્‌ક્રિકા) સ્ત્રી. [સં.] ટાંકણું. (૨) એ નામની શ્રીરાગની એક રાગિણી. (સંગીત.)
**ટંકિત** (ટઙ્‌કિત) વિ. [સં.] ટાંકણાથી ખોદવામાં આવેલું, ઉત્કીર્ણ, (૨) નિશાન કરવામાં આવ્યું હોય તેવું, અંકિત
**ટંકે(-કો)-ટંક** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ટંક,[૨]'-દ્વિર્ભાવ.] દરેક ટંકે, દરેક ટાણે. (૨) (લા.) કાંઠા સુધી ભરાયું હોય એમ, છલોછલ
**ટંકો** (ટઙ્‌કો) પું [સં. टङ्कक- > પ્રા. टंकअ-] જુઓ 'ટંક.[૧]'
**ટંકો-ટંક** જુઓ 'ટંકે-ટંક.'
**ટં(-ટાં)ગડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાંગ' + ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] તિરસ્કારમાં) ટાંગ, પગ
**ટંગડી-તૂટું** વિ. [+ જુઓ 'તૂટવું' દ્વારા.] ટાંગ તૂટેલી હોય તેવું, લંગડું. (૨) (લા.) તદ્દન આળસુ
**ટંગાડવું, ટંગાવું** જુઓ 'ટાંગવું'માં.
**ટંગ્સ્ટન** (ટઙ્‌ગ્સ્ટન) ન. [અં.] એક મૂળ ધાતુ (ર.વિ.)
**ટંચ** (ટઞ્ચ) પું., વિ. [અં. 'ટચ્'] જુઓ 'ટચ.[૨]'
**ટંચન** (ટઞ્ચન) વિ. [જુઓ 'ટચ.[૨]'] શુદ્ધ, ચોખ્ખું
**ટંચાઈ** (ટઞ્ચાઇ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાંચવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] (લા.) ટાંચ, ખોટ, તોટો
**ટંચાવવું, ટંચાવું** (ટઞ્ચા-) જુઓ 'ટાંચવું'માં.
**ટંટ-ઘંટ** (ટણ્ટ-ઘણ્ટ) પું. [જુઓ 'ઘંટ,'-દ્વિર્ભાવ.] (લા.) મિથ્યા આડંબર. (૨) વિ. મિથ્યા આડંબર કરનારું
**ટંટા-ખોર** (ટણ્ટા-) વિ. [જુઓ 'ટંટો' + ફા. પ્રત્યય.] ટંટો કરનારું, ઝઘડા-ખોર [ઝઘડા અને તોફાન
**ટંટા-બખેડા** (ટણ્ટા-) પું., બ.વ. [જુઓ 'ટંટો' + 'બખેડો.']
**ટંટાળ** (ટણ્ટાળ) પું. [જુઓ 'ટંટો' + ગુ. 'આળ' ત.પ્ર.] (લા.) મોટો વ્યવહાર. (૨) (-ળ્ય) સ્ત્રી. ઉપાધિ. (૩) ઢોર વગેરે સાંચવવાની મહેનત
**ટંટાળી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] (લા.) ટંટાળવાળું
**ટંટાળું** (ટણ્ટાળું) વિ. [જુઓ 'ટંટો' + ગુ. 'આળું' ત.પ્ર.] જુઓ 'ટંટા-ખોર.' [બખેડો
**ટંટો** (ટણ્ટો) પું. [હિં. टंटा] ઝઘડો, કલહ, કંકાસ, કજિયો,
**ટંટો-ફતવો, ટંટો-ફિસાદ** (ટણ્ટો-) પું. [જુઓ 'ટંટો' + 'ફતવો'–'ફિસાદ.'] ઝઘડો અને ધાંધલ
**ટંડલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટંડલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગિલોડાંનો વેલો, ગિલોડી, ઘિલોડી, ટીંડોળી
**ટંડલું** ન. ગિલોડું, ઘિલોડું, ટીંડોળું (શાક-ફળ)
**ટંડેર** (ટણ્ડેર) વિ. મોટું
**ટંડેલ** (ટણ્ડેલ) પું. [અં.] વહાણ કે આગબોટનો મુખ્ય ખલાસી. (૨) (લા.) વિ. ઊંચાઈવાળું (માણસ કે આસન વગેરે)
**ટંડાઈ** (ટણ્ડાઇ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટંડું' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.], **-વેડા** પું. બ.વ. [+ જુઓ 'વેડા.'] ટંડાપણું
**ટંડું** (ટણ્ડું) વિ. [અનુ.] ખોટી રીતે ધાંધલ કરનાર, લુચ્ચું અને કજિયાખોર, નાગાઈ કરનાર
**ટંપાવવું, ટંપાવું** (ટમ્પા-) જુઓ 'ટાંપવું'માં.
**ટંબલર** જુઓ 'ટમ્બલર'-'ટમલર.'
**ટાઇટ** વિ. [અં.] તંગ રીતે બાંધેલું કે રહેલું, સખત, ચસે કે છૂટે નહિ તેવું. (૨) (લા.) અક્કડ સ્વભાવનું, રોફી
**ટાઇટેનિયમ** ન. [અં.] પથ્થરના પ્રકારની એક મૂળ ધાતુ (ર. વિ.)
**ટાઇટલ** પું. [અં.] ઇલ્કાબ, ખિતાબ, પદવી, ઉપાધિ. (૨) માલિકી-હક્ક. (૩) ન. ગ્રંથનું શીર્ષક. (૪) ગ્રંથનું મુખ-પૃષ્ઠ. (૫) ગ્રંથનું પૂઠું
**ટાઇટલ-પે(૦ઇ)જ** ન. [+ અં.] ગ્રંથનું મુખ્ય પૃષ્ઠ
**ટાઇડ** સ્ત્રી. [અં.] ભરતી, વેળ, જુવાળ
**ટાઇપ** પું [અં.] પ્રકાર. (૨) નમૂનો, નકલ, પ્રતિરૂપ. (૩) (છાપવાનું) બીબું. [૦ કરવું (રૂ.પ્ર.) ટાઇપ-રાઇટર મશીનથી છાપવું] [નમૂનાનું આલેખન
**ટાઇપ-ડિઝાઇન** સ્ત્રી. [અં.] નમૂના માટેનું આલેખન (વર્ણેવું),
**ટાઇપ-ફાઉન્ડ્રી** (-ફાઉણ્ડ્રી) સ્ત્રી. [અં.] છાપવાનાં બીબાં તૈયાર કરનારું કારખાનું
**ટાઇપ-રાઇટર** ન. [અં.] છાપ જેવા અક્ષરો તે તે અક્ષરની ચાવી દ્વારા કાગળ ઉપર ઉઠાડવાનું–છાપવાનું યંત્ર (બેઉ હાથની આંગળીઓની મદદથી ચાલતું)
**ટાઇપ-રાઇટિંગ** (-રાઇટિઙ્ગ) ન. [અં.] ટાઇપ-રાઇટરથી કાગળ ઉપર અક્ષરો ઉઠાડવાનું–છાપવાનું કાર્ય, ટાઇપિંગ
**ટાઇપિસ્ટ** વિ. [અં.] ટાઇપ-રાઇટર યંત્રથી અક્ષરો કાગળ ઉપર ઉઠાડવાનું–છાપવાનું કામ કરનાર
**ટાઇપિંગ** (ટાઇપિઙ્ગ) ન. [અં.] ટાઇપ-રાઇટર મશીનથી અક્ષરો કાગળ ઉપર ઉઠાડવાની–છાપવાની ક્રિયા, ટાઇપ-રાઇટિંગ
**ટાઇપિંગ શાખા** (ટાઇપિઙ્ગ-) સ્ત્રી. [+ સં.] કાર્યાલયમાં જ્યાં ટાઇપ-રાઇટિંગ થતું હોય તે વિભાગ, 'ટાઇપિંગ સેક્શન'
**ટાઇપે-ટાઇપ** ક્રિ.વિ [જુઓ 'ટાઇપ,'-દ્વિર્ભાવ.] નમૂના પ્રમાણે, હૂબહૂ, અદ્લોઅદલ
**ટાઇપોગ્રાફી** સ્ત્રી. [અં.] બીબાં બનાવવાની અને છાપવાની વિદ્યા
**ટાઇફસ** પું. [અં.] ટાઇફોઇડથી જુદા પ્રકારનો મુદતિયો તાવ
**ટાઇફોઇડ** પું. [અં.] વિઘાતક પ્રકારનો એક મુદતિયો તાવ, મોતી-ઝરો [વંટોળિયો
**ટાઇફૂન** ન. [અં.] પવનથી થતું દરિયાઈ તોફાન, દરિયાઈ
**ટાઇમ** પું. [અં.] કાલ, સમય, વખત
**ટાઇમ-કીપર** પું. [અં.] કામ કરતા કામદારો ઉપર દેખરેખ રાખનાર માણસ [વગેરેનો સમય આપતું)
**ટાઇમ-ટેબલ** ન. [અં.] સમય-પત્રક (શાળા-મહાશાળા રેલવે
**ટાઇમ-પીસ** ન. [અં.] ડબા ઘડિયાળ
**ટાઇમ-સર** ક્રિ.વિ. [+ ગુ. 'સર' અનુગ] સમય પ્રમાણે, સમયસર, ટાણાસર, મુકરર સમયે
**ટાઇમિંગ** (ટાઇમિઙ્ગ) ન. [અં.] સમયની ચોકસાઈ-હદ
**ટાઇલ** ન. [અં.] નળિયું. (૨) ફરસબંધીમાં જડવા માટેનો ચીનાઈ માટી કે સિમેન્ટનો વિવિધ આકારનો ઘાટ, લાદી
**ટાઇ** સ્ત્રી. [અં.] (ખ્રિસ્તી ધર્મના ચિહ્ન તરીકેનું) 'ક્રૉ..'ના આકારનું કંઠ-બંધન, નેક-ટાઇ
**ટાઉટ** પું. [અં.] અદાલતો વગેરેમાં કેસ શોધી આપવાનું કામ કરનાર દલાલ. (૨) કજિયા-દલાલ
**ટાઉ-ટાઉ** પું., ન. [રવા.] કૂતરાના પ્રકારનો અવાજ. (૨) (લા.) બકવાદ, લવારો

**ટાઉન** ન. [અં.] ગામડાથી મોટું અને નગરથી નાનું તાલુકા કે મહાલનું મથક હોય તેવું ગામ [જકાત, 'ઑક્ટ્રોઇ'

**ટાઉન-ડ્યૂટી** સ્ત્રી. [અં.] ગામમાં આવતા માલસામાનની

**ટાઉન-હૉલ** પું. [અં.] ગામ કે નગરનું કેંદ્રવર્તી જાહેર સભાગૃહ

**ટાકુ** પું. રોટલો

**ટાકર**[1] (-રય) સ્ત્રી. [દે.પ્રા. टक्कर પું.] ટક્કર [વગેરે)

**ટાકર**[2] વિ. [રવા.] ધૂળ વિનાનું કઠણ સપાટીવાળું (જમીન

**ટાકરડી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાકર[2]' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ટાકર જમીન

**ટાકરિયું** ન. નાનાં નાનાં કામ કરે તેવું બાળક, ટાપરિયું

**ટાક-સંચો** (-સઞ્ચો) પું. ['ટાક' અસ્પષ્ટ + જુઓ 'સંચો.'] (લા.) તાલમેલવાળી વ્યવસ્થા

**ટાકારો** પું. અરણીનું ઝાડ

**ટાક્ક** પું., **ટાક્કી** સ્ત્રી. [દે.પ્રા.] મધ્યકાલની એ નામની પંજાબના પ્રદેશની અપભ્રંશ ભાષા. (સંજ્ઞા.)

**ટાગમ** (-મ્ય) સ્ત્રી. ઘટ, ઓછું થવું એ

**ટાચ(-છ)** (-ચ્ય,-છ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'તાછ.'

**ટાચક** વિ. ઓછી બુદ્ધિવાળું. (૨) (મશ્કરીમાં) વાળંદ

**ટાચક-ટુચક** વિ. છૂટું-છવાયું, પરચૂરણ. (૨) ફાલતું. (૩) ન. પરચૂરણ સામાન [ક્રિ. ટચકાવવું પ્રે.,સ.ક્રિ.

**ટાચકવું** અ.ક્રિ. [રવા.] ભટકવું, રખડવું. **ટચકાવું** ભાવે.,

**ટાચકા-ટુચકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાચક-ટુચક' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] જુઓ 'ટાચક-ટુચક(૩).' (૨) (લા.) મંતર-જંતરથી કરવામાં આવતા ટુચકા

**ટાચકા-ટોળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાચકો' + 'ટોળી.'] ગપ્પાં મારનારી રખડુ ટોળી, તડાકિયાઓની મંડળી

**ટાચકો** પું. [રવા.] (હાથ પગની આંગળીઓનો) ટચાકો. (૨) લાકડાના ગોળ મણકાનું રમકડું.' (૩) (લા.) મોટો વીંછી. [**-કા ફોડવા** (રૂ.પ્ર.) આંગળીઓ ખેંચી-વાળી એમાંથી અવાજ કાઢવો. **૦ચડ(-ઢ)વો** (રૂ.પ્ર.) રીસે ભરાવું]

**ટાચો(-છો)ડ** જુઓ 'તાછોડ.'

**ટાચો(-છો)ડો** જુઓ 'તાછોડો.'

**ટાટ**[1] પું. [હિં.] શણ વગેરેની દોરીનું બનાવેલું પાથરણું. (૨) એવો પડદો. [**૦ ઊલટવો** (રૂ.પ્ર.) દેવાળું કાઢવું]

**ટાટ**[2] પું. મોટી થાળી, તાટ

**ટાટ**[3] જુઓ 'ટાપટ.'

**ટાટડું** ન. [જુઓ 'ટાટ[1]' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] આડચ માટેનો શણ વગેરેનો નાનો પડદો

**ટાટણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. ઢોરના પાછલા ભાગના ઢેચા નીચેનો ભાગ

**ટાટણ-વાળું** વિ. [+ સં. वाह्निक-> પ્રા. वाहिअ-] ગોઠણ સુધી પહોંચતી પૂછડીવાળું

**ટાટ-પટી, -ટ્ટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાટ[1]' + 'પટી, -ટ્ટી.'] પાથરવાનું કંતાન, ગૂણપાટ [કારીગર

**ટાટ-બાફ** વિ. [જુઓ 'ટાટ[1]' + 'બાફવું.'] (લા.) ટાટ વણનાર

**ટાટબાફી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ટાટ વણવાની ક્રિયા. (૨) સોનેરી રૂપેરી ભરતનો જોડો

**ટાટલું** ન. [જુઓ 'ટાટ[1]' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ખોરાક પીરસવાનું વાસણ. [**૦ કરવું** (રૂ.પ્ર.) એઠાં વાસણ માંજવાં]

**ટાટવું** ન. [જુઓ 'ટટ્ટુ' દ્વારા.] જુઓ 'ટટવું.'

**ટાટવો** પું. [જુઓ 'ટાટવું.'] (લા.) પગ, ટાંગો, ટાંટિયો

**ટાટિયું** ન. [જુઓ 'ટાટું[1]' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ટાટનો ટુકડો. (૨) વાંસની પટી કે ખજૂરીના તાડ્યાનું કમાડ કે આડચ [પડદો

**ટાટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાટું[1]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ટાટિયું,

**ટાટું**[1] ન. [જુઓ 'ટાટ[1]' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] નાનો ટાટ, નાનું પાથરણું. (૨) પડદો (વાંસ કે ખજૂરી વગેરેનો.) (૩) ટાટાનું બનાવેલું કપડું

**ટાટું**[2] ન. બકરું

**ટાટું**[3] ન. (લા.) રાજપૂત (તિરસ્કારમાં.)

**ટાઢણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. શાળનું એક સાધન

**ટાડી** સ્ત્રી. નાની કુહાડી

**ટાડું** ન. ઢોરનો સમૂહ, ધણ, ગોવાળું

**ટાઢ** (-ઢ્ય) સ્ત્રી. શીતળતા, ઠંડીની અસર. [**૦ આવવી** (રૂ.પ્ર.) ટાઢિયા તાવની શરૂઆત થવી. **૦ ઉડાડવી** (રૂ.પ્ર.) સંભોગ કરવો. **૦ ચડ(-ઢ)વી, ૦ લાગવી, ૦ વાવી** (રૂ.પ્ર.) ટાઢિયા તાવની શરૂઆત થવી. (૨) કંટાળો આવવો, અણગમો થવો. **૦ પડવી** (રૂ.પ્ર.) શિયાળાની ઠંડી વરતાવી]

**ટાઢ(-ઢે)ક** (-ક્ય) સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] શીતળ હવામાન, ઠંડક. (૨) (લા.) સંતોષ. (૩) નિરાંત. [**૦ કરવી** (રૂ.પ્ર.) શરીરમાંની ગરમી ઓછી કરવા ઠંડા ઉપચાર કરવા. (૨) સંતોષ આપવો. (૩) નિરાંત કરી આપવી. **૦ વળવી** (રૂ.પ્ર.) માનસિક શાંતિ અનુભવવી]

**ટાઢ(-ઢે)કિયું** વિ. [જુઓ 'ટાઢક' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ટાઢક કરે તેવું. (૨) ન. ટાઢક કરનારું પીણું. (૩) ઠંડક પ્રસરાવે તેવું ભીનું લૂગડું. (૪) પાણી ટાઢું કરવાનું પાત્ર

**ટાઢકું** ન. [જુઓ 'ટાઢક' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ટાઢક

**ટાઢ-તડકો** (ટાઢ્ય-) ન., બ.વ. [જુઓ 'ટાઢ' + 'તડકો.'] (લા.) સુખદુઃખનો અનુભવ

**ટાઢ-વલું** (ટાઢ્ય-) વિ. [જુઓ 'ટાઢ' + ગુ. 'વલું' અનુગ.] ટાઢ ન ખમી શકે તેવું, ટાઢની કાયરતા અનુભવતું

**ટાઢ(-ઢા)શ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાઢું' + ગુ. 'આશ' ત.પ્ર.] ટાઢાપણું

**ટાઢા** પું., બ.વ. [જુઓ 'ટાઢો.'] (લા.) ડભાણાથી દેવામાં આવતા ડામ (રોગ ઉપર). (૨) મર્મનાં વચન. [**૦ દેવા** (રૂ.પ્ર.) ડામ દેવા. (૨) મહેણાં મારવાં]

**ટાઢાશ** (-શ્ય) જુઓ 'ટાઢશ.' [જુઓ 'ટાઢશ.'

**ટાઢાળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાઢું' + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.]

**ટાઢિયો, ૦ તાવ** પું. [જુઓ 'ટાઢ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર., + 'તાવ.'] શરીરે ટાઢ ચડીને આવતો જ્વર, 'મેલેરિયા.' [**૦ તાવ આવવો** (રૂ. પ્ર.) કંટાળો ચડવો]

**ટાઢી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાઢું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] મડદું બાળ્યા પછી પાણીથી ઠારેલી રાખ. [**૦ અગ્નિ** (રૂ. પ્ર.) અત્યંત ઠંડી, હિમ]

**ટાઢી-ઊની** (-ઊ:ની) સ્ત્રી. [+'ઊનું'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) સુખ-દુઃખ. (૨) ચડતી-પડતી [વળતો દિવસ. (સંજ્ઞા.)

**ટાઢી ખીસર** (-રય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ખીસર.'] મકરસંક્રાંતિનો

**ટાઢી ગાંઠ** (-ઠય) સ્ત્રી. [+ 'ગાંઠ.'] પેટમાં તાવ કે શરદી જેવાં કારણે આંતરડાને મથાળે થતી વાયુની ગ્રંથિ

**ટાઢી છાશ(-શ)** (-સ્ય,-શ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'છાસ(-શ).'] (લા.) શિરામણ

**ટાઢી ત્રીજ** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ત્રીજ.'] શ્રાવણ સુદિ ત્રીજ (એ દિવસે કેટલેક સ્થળે ટાઢું ખાવાનો રિવાજ છે.) (સંજ્ઞા.)

**ટાઢી માટી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'માટી.'] (લા.) મરણ

**ટાઢી શિયળ, ટાઢી શીળ(-ળી), ટાઢી-સાત(-તે)મ** (-મ્ય) સ્ત્રી. [+ સં. शीतला > પ્રા. सीअला, + સં. शीतलिका > પ્રા. सीअलि, -आ, + 'સાત(-તે)મ'.] શ્રાવણ વદિ સાતમ (અથવા કેટલેક સ્થળે ચૈત્ર સુદિ સાતમ પણ, હિંદુઓમાં એ દિવસે ટાઢું ખાવાનો રિવાજ હોવાથી). (સંજ્ઞા.)

**ટાઢું** વિ. ઠંડું થઈ ગયેલું, ઠરી ગયેલું. (૨) (લા.) મંદ, ઢીલા સ્વભાવનું, કામમાં ઢીલું. (૩) શાંત સ્વભાવનું, ક્રોધની ગરમી ન અનુભવે તેવું, ન ઉશ્કેરાય તેવું. [**-ઢા ટેળવા** (રૂ. પ્ર.) ખુશામત કરવી. **-ઢા પથરા જેવું** (રૂ.પ્ર.) સુસ્ત. **-ઢા પહોરના તઢાકા**, (-પો:રના-), **-ઢા પહોરનાં ગપ્પાં** (-પો:રનાં-), **-ઢા પહોરની ગપ** (-પો:રની-) (રૂ.પ્ર.) તદ્દન પાયા વગરની મિથ્યા વાત, સાવ ગપ્પું. **-ઢા(-ઢે) પાણીએ ખસ જવી** (-પાણિયે-) (રૂ. પ્ર.) સામાન્ય ઉપાયે મોટું વિઘ્ન કરનાર માણસનું ખસી જવું. **-ઢા પાણીનું માટલું** (રૂ. પ્ર.) વખતને સમઝનાર, શાણું. **-ઢા સમ** (રૂ. પ્ર.) પવિત્ર સોગંદ. **-ઢાં ઊનાં** (-ઊ:નાં) (રૂ.પ્ર.) સુખ-દુઃખ. **-ઢાં પાટિયાં કરવાં** (રૂ. પ્ર.) ખાઈ પી નિરાંત કરી બેસવું. **-ઢી અસ્ત્રી** (રૂ. પ્ર.) ભીના કપડા ઉપર ઠંડી અસ્ત્રી ફેરવવી એ. **૦ કરવું** (રૂ. પ્ર.) સામાને શાંત કરવું. (૨) સંતોષવું. **૦ગાર** (રૂ.પ્ર.) તદ્દન ઠંડા સ્વભાવનું. (૨) નમાલું. **૦છમ, ૦ટપ(-મ)** (રૂ. પ્ર.) તદ્દન શાંત. **૦ થવું, ૦પડવું** (રૂ.પ્ર.) ક્રોધ કે ઉશ્કેરાટ શમી જવો. **૦ ના(-નાં)ખવું** (રૂ. પ્ર.) મુલતવી રાખવું. **૦ પાડવું** (રૂ. પ્ર.) ઉશ્કેરાટ કે ક્રોધ શાંત કરાવવો. **૦ પાણી રેડવું** (રૂ. પ્ર.) સામાની વાતને ટાળી નાખવી, શાંત પાડવું. **૦ પેટ** (રૂ. પ્ર.) સંતોષ. (૨) નિરાંત. **૦બોળ** (-બોળ) (રૂ. પ્ર.) જરાય ઉશ્કેરાય નહિ તેવું. **૦મીઠું** (રૂ.પ્ર.) સુખ-દુઃખ. **૦ લોહી** (રૂ. પ્ર.) શાંત મિજાજનું. **૦હિમ** (રૂ. પ્ર.) શાંતિ ઉત્પન્ન કરનારું. **૦હીર** (રૂ. પ્ર.) એકદમ ઠંડું. **-ઢો ડામ** (રૂ. પ્ર.) મહેણાં-ટોણાં. **-ઢો પથરો** (રૂ. પ્ર.) કામમાં ઢીલું. **-ઢો માર** (રૂ. પ્ર.) મૂઢ માર]

**ટાઢેક** (-ક્ય) જુઓ 'ટાઢક.'

**ટાઢેકિયું** જુઓ 'ટાઢકિયું.'

**ટાઢો** વિ., પું. [જુઓ 'ટાઢું.'] બપોર પછીનો નમતો પહોર. (૨) (લા.) શરીર ઉપર રોગ-શમન માટેનો ડામ. [**૦ કોઠો કરવો** (રૂ. પ્ર.) ધરાઈને બેસવું. (૨) સંતોષ પામવો. **૦ ગાળવો** (રૂ. પ્ર.) દિવસનો ગરમીવાળો ભાગ ટાઢામાં પસાર કરવો. **૦ ઢળવો** (રૂ. પ્ર.) સૂર્ય પશ્ચિમ તરફ વળતાં ધીમે ધીમે હવામાં શાંતિ પ્રસરવી. **૦ માર** (રૂ. પ્ર.) મૂઢ માર]

**ટાઢોડિયું** વિ. [જુઓ 'ટાઢોડું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ટાઢોડું કરે તેવું, ઠંડકિયું. (૨) ન. જુઓ 'ટાઢોડું.'

**ટાઢોડું** ન. [જુઓ 'ટાઢ' + ગુ. 'ઓડું' ત. પ્ર.] વરસાદની ભીનાશ પ્રસરી ગઈ હોય એવી પરિસ્થિતિ, ટાઢોડિયું

**ટાઢોડો** પું. [જુઓ 'ટાઢોડું.'] (લા.) મહેણું [માટલી

**ટાઢોળી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાઢ' દ્વારા.] પાણી ઠંડું રહે એવી

**ટાઢોળી**[2] સ્ત્રી. એ નામનો એક છોડ [(પદ્યમાં.)

**ટાણલું** ન. [જુઓ 'ટાણું' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ટાણું.

**ટાણા-વટ** વિ. [જુઓ 'ટાણું' + 'વાટવું.'] યોગ્ય સમયે વટાઈ ગયેલું [સર, વખત-સર, બરોબર વખતે

**ટાણા-સર** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ટાણું' + ગુ. 'સર' અનુગ.] સમય-

**ટાણું**[1] ન. સમય, વખત. (૨) (લા.) પ્રસંગ, અવસર, વરો. [**-ણાને દહાડે** (-દા:ડે) (રૂ. પ્ર.) વાર-પરબે. **૦ કાઢવું** (રૂ.પ્ર.) અવસર ઊજવવો. **૦ જવું** (રૂ. પ્ર.) લાભ લીધા વિના સમય વીતી જવો. **૦ માંડવું** (રૂ. પ્ર.) ઉજવણી કરવી, વરો કરવો. **સારું ટાણું** (રૂ. પ્ર.) માંગલિક પ્રસંગ]

**ટાણું**[2] જુઓ 'ટોણું.' [નરસો પ્રસંગ

**ટાણું-કટાણું** ન. [જુઓ 'ટાણું' + 'ક-ટાણું.'] સારો-

**ટાણું-ટચકું** ન. [જુઓ 'ટાણું' + 'ટચકું.'] નાનો પ્રસંગ

**ટાણો** જુઓ 'ટોણો.'

**ટાપ-ટીપ** સ્ત્રી. [રવા.] સજાવટ, વ્યવસ્થા, વ્યવસ્થિત ગોઠવણ ઠઠારો. (૨) (લા.) દંભ, ડોળ

**ટાપટીપિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ટાપ-ટીપ કરનારું

**ટાપણ-ટીપણ** ન. [જુઓ 'ટીપણ',-દ્વિર્ભાવ.] આખા દિવસ-ની લેવડ-દેવડની કાચી નોંધ કરી લેવી એ

**ટાપ(-બ)ર, -રિયું** ન. ['ટાપર' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનું છોકરું, ટાકરિયું [છોકરો, બાળક

**ટાપ(-બ)રિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ટાપ(-બ)રિયું.'] નાનો

**ટાપરી** સ્ત્રી. સ્ત્રીની જનનેંદ્રિય

**ટાપરું** ન. ખેતરમાં પાટિયાનું અંદર રણકો કરે તેવું સાધન (પક્ષીઓ ઊડી જાય એ માટે રાખવામાં આવેલું)

**ટાપલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાપલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'ટપલી.'

**ટાપલું** ન. [રવા.] કુંભારનું વાસણ ટીપવાનું સાધન, ટપલું

**ટાપલો** પું. [જુઓ 'ટાપલું.'] માથામાં હાથથી મારવું એ, એ, ટપલું [સાક્ષી, હાજિયો

**ટાપ(-બ)સી(-શી)** સ્ત્રી. ચાલતી વાતમાં સંમતિ આપવી એ,

**ટાપશું** વિ. ફોગટ લલચાવનારું [કરેલો ઝઘડો

**ટાપા-ટીપ** સ્ત્રી. [રવા.] બોલાબોલી, વઢવાડ, વાણીથી

**ટાપા-ટોઈ** સ્ત્રી. તપાસ, શોધખોળ. (૨) (લા.) છાપરામાંના ચૂવાને બંધ કરવા એ

**ટાપી** સ્ત્રી. [રવા.] આંગળાની હળવી થપાટ, ટપલી. (૨) છોને કડક કરવા ટીપવાનું નાનું સાધન. [**૦ મારવી** (રૂ. પ્ર.) ઠપકો આપવો]

**ટાપુ** પુ. [હિ., મરા.] બેટ, દ્વીપ. (૨) (લા.) કાણું, ગાબડું

**ટાપુડો** પું. [+ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનો ટાપુ

**ટાપુવો** પું. [રવા.] હાથથી ટીપેલો રોટલો

**ટાપું**[1] ન. જોતરનો વચ્ચેનો બદામ જેવો ગૂંથેલો ભાગ

**ટાપું**[2] જુઓ 'ટાંપું'.

**ટાપોડું** ન. [રવા.] નાસી છૂટવું એ

**ટાપો** પું. [રવા.] જુઓ 'ટાપુરો.'
**ટાફેટો** પું. [અં. ટાફેટા] એક પ્રકારનું બનાવટી રેશમી કાપડ
**ટાબ(-મ)ક-ટીબ(-મ)ક** સ્ત્રી. [રવા.] ટાપ-ટીપ
**ટાબકું** વિ. [રવા.] બહુ બોલકું
**ટાબર(-રિયું)** જુઓ 'ટાપર,-રિયું.' [કુટુંબ-કબીલો
**ટાબર-ટૂબર** ન. [જુઓ 'ટાબર,'-દ્વિર્ભાવ.] બાળ-બચ્ચાં,
**ટાબરિયું** જુઓ 'ટાપરિયું.'
**ટાબરિયો** જુઓ 'ટાપરિયો.'
**ટાબરો** પું. પાણીનો ઘડો
**ટાબસી(-શી)** જુઓ 'ટાપસી(-શી).'
**ટાબુ** સ્ત્રી. બળદને મોઢે બાંધવાની સીંકલી
**ટા(-તા)બોટો** પું. [રવા.] પહોળી હથેળી કાટખૂણે એકબીજા ઉપર અફાળવાની ક્રિયા અને એનો અવાજ. [-ટા કૂટવા, -ટા મારવા (રૂ. પ્ર.) કાયરતા કે નામર્દાઈ બતાવવી]
**ટાભલું** વિ. મીઠું મીઠું બોલી કામ કઢાવી લેનારું
**ટાભા-ટેભા** પું., બ.વ., -ભી સ્ત્રી. [જુઓ 'ટેભો,'-દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ફાટેલાં કપડાંની દુરસ્તી
**ટામક-ટમક** પું. [રવા.] ઢોલ. (૨) નગારું
**ટામક-ટીમક** જુઓ 'ટાબક-ટીબક.'
**ટામણ-ટીમણ** ન. [જુઓ 'ટીમણ,'-દ્વિર્ભાવ.] ટીમણ, ભાથું (પ્રવાસ માટેનું) [કે જાદૂ કરવાની ક્રિયા
**ટામણ-ટૂમણ** ન. [જુઓ 'ટૂમણ',-દ્વિર્ભાવ.] ઘંતર-મંતર
**ટામર-વાયું** વિ. સહેજસાજ ભીનાશવાળું
**ટામેટું** જુઓ 'ટમાટું.'
**ટાયચો** પું. ઢોરો, ઢાંચો. [-ચા લેવા (રૂ.પ્ર.) ચણતર કામમાં ઊંચા નીચા ભાગ સરખા કરવા] ['ટારડું.'
**ટાયડું** વિ. [જુઓ 'ટારડું;' આ પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] જુઓ
**ટાયર** ન. [અં.] સાઇકલ મોટર વગેરે વાહનોનાં પૈડાંમાં ટ્યૂબના રક્ષણ વરીકેનો વાટો
**ટાયર-ફિટર** વિ. [અં.] પૈડાંમાં ટાયર બેસાડનાર કારીગર
**ટાયરી** સ્ત્રી. કાપો પાડવાનું એક હથિયાર
**ટાયલું (ટાઃયલું)** ન. [અં.] લંબાણથી કરાતી નિરર્થક વાતચીત. (૨) કૂથલી. [૦ કરવું, ૦ કૂટવું (રૂ.પ્ર.) માલ વગરની વાત લંબાવવી] [કોલ-ટાર
**ટાર** પું. [અં.] કોલસામાંથી નીકળતો ડામર જેવો પદાર્થ,
**ટારડું** વિ. [દે. પ્રા. टार + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ટાંગા ઠરડાતા હોય તેવું દૂબળું (ઘોડું). (૨) (લા.) અડિયલ, વાયડું
**ટારી**[1] સ્ત્રી. અંતર, છેટાપણું
**ટારી**[2] સ્ત્રી. તેલનું નાનું વાસણ
**ટાર્ટરિક ઍસિડ** પું. [અં.] આમલીનો તેજાબ (ર. વિ.)
**ટાલ(-લ્ય)** જુઓ 'તાલ.[2]'
**ટાલકી** જુઓ 'તાલકી.'
**ટાલકું** જુઓ 'તાલકું.'
**ટાલિયું** જુઓ 'તાલિયું.'
**ટાલું** જુઓ 'તાલું.'
**ટાવર** પું. [અં.] ઊંચો મિનારાનો ઘાટ. (૨) છેલ્લે માળ બે ત્રણ કે ચાર બાજુ ઘડિયાળવાળો મિનારો
**ટાવલું** ન. [જુઓ 'ટાવું' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નખરું, ચાળો. (૨) ગપ્પું
**ટાવું** ન. [અનુ.] નખરું
**ટાસકો** પું. સંઘાડા ઉપર ઉતારેલી લાકડાના પાણિયારામાં જડવામાં આવતી લાકડાની તે તે ભમરી
**ટાહલી (ટાઃયલી)** પું. ખિદમતગાર, સેવક, નોકર
**ટાહી (ટાઃઇ)** સ્ત્રી. બોલવાની ઘેલછા, લવરી
**ટાહેલું, ટાહ્યલું (ટાઃયલું)** જુઓ 'ટાયલું.'
**ટાળ (-ળ્ય)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાળવું.'] ટાળવું એ, નિવારણ
**ટાળક** વિ. [જુઓ 'ટાળવું' + ગુ. 'ક' કૃ. પ્ર.] ટાળનારું, નિવારનારું [છેલ્લી કોડી કાઢવાની ગબ
**ટાળ-ટપ્પો** પું. [જુઓ 'ટાળ' + 'ટપ્પો.'] કૂંડાળામાંથી
**ટાળણ**[1] ન. [જુઓ 'ટાળવું' + ગુ. 'અણ' ક્રિયાવાચક કૃ. પ્ર.] ટાળવું એ. (૨) ચળામણ કે ઝટકામણ
**ટાળણ**[2] વિ. [જુઓ 'ટાળવું' + ગુ. 'અણ' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.] ટાળક, ટાળનાર, નિવારનાર ['ટાળણ.[1]'
**ટાળણ-ટોળણ** ન. [જુઓ 'ટાળણ[1]' + 'ટોળણ.[1]'] જુઓ
**ટાળવું** જુઓ 'ટળવું[1]'માં.
**ટાળ-ટોળ (ટાળમ્-ટોળ)** વિ. [જુઓ 'ટાળવું' + ટોળવું.'] સારો ભાગ તારવી લેતાં બાકી વધેલું
**ટાળાટાળ (-ળ્ય), -ળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાળવું,'-દ્વિર્ભાવ.] (લા.) માથેથી જવાબદારી ઉતારી નાખવાપણું
**ટાળી** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ટાળવું'+ગુ. 'ઈ' સં ભૂ. કૃ.] ટાળીને, દૂર કરીને, વિના, વગર
**ટાળો** પું. [જુઓ 'ટાળવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ટાળવાની ક્રિયા. (૨) વાયદો. (૩) જુદાઈ રાખવાપણું. (૪) (લા.) ઓળખાણ, પરિચય, પિછાણ. [-ળા દેવા (રૂ. પ્ર.) વાયદો કર્યા કરવો]
**ટાંક**[1] પું. [સં. टङ्क] સિક્કો. (૨) શેરના ૭૨ મા ભાગનું જૂનું વજન. (૩) મોતી તોળવાનું એક વજન ['નિબ'
**ટાંક**[2] (-ક્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાંકવું.'] નોંધ. (૨) ટાંકિયું,
**ટાંક**[3] પું. સૌરાષ્ટ્ર કચ્છમાંની કેટલીક જાતિઓમાંની એક અટક અને એનો આદમી. (સંજ્ઞા.)
**ટાંકટ** વિ. [સં. टाङ्कर] લુચ્ચું. (૨) રંડીબાજ
**ટાંકણવું** અ.ક્રિ. ચોરી કરી નાસી જવું
**ટાંકણા-સર** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ટાંકણું[2]' + ગુ. 'સર' અનુગ.] ટાણા-સર, સમય-સર, વખત ઉપર, વખત-સર
**ટાંકણિયું** ન. [જુઓ 'ટાંકણી' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ટાંકણી ખોસવાનું ગાદલીવાળું સાધન, પિન-ગાદી, 'પિન-કુશન'
**ટાંકણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાંકવું' + ગુ. 'અણી' કૃ.પ્ર.] એકથી વધુ કાગળ સાથે સાથે રાખવાની માથાવાળી પાતળી ખીલી, ટાંચણી, 'પિન'
**ટાંકણું**[1] ન. [સં. टङ्कनक- > પ્રા. टंकणअ- તેમજ જુઓ 'ટાંકવું' + ગુ. 'અણું' કૃ.પ્ર. બંને વસ્તુ એક જ છે.] પથ્થર તેમજ ધાતુ ઉપર ટોચવાનું ઓજાર
**ટાંકણું**[2] ન. [જુઓ 'ટંક[2]' દ્વારા.] ટાણું, વખત, સમય, યોગ (મોટે ભાગે 'ટાણું-ટાંકણું' સાથે પ્રયોજાય છે.)
**ટાંકણે** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ટાંકણું[2]' + ગુ. 'એ' સા.વિ., પ્ર.] સમય ઉપર, પ્રસંગ ઉપર, અવસરે

**ટાંકર** પું. વીંછીનો ડંખ

**ટાંકલી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાંકલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નાનું ટાંકું

**ટાંકલી**[2] સ્ત્રી. ઘી તેલ વગેરે લેવાની પળી. (૨) એક પ્રકારનો ઢોલ

**ટાંકલું** ન. [જુઓ 'ટાંકું' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] નાનું ટાંકું

**ટાંકલો** પું. કુવાડિયાનો છોડ

**ટાંકવું** સ.ક્રિ. [સં. टङ्क्-] સાથે બાંધવું, સાંધવું, ટાંકો લેવો. (૨) નોંધવું, ઉલ્લિખિત કરવું. (૩) ટાંકણાથી કોતરવું કે ખોતરવું. (૪) શીતળાની રસી ચામડીમાં ખુતાડવી. **ટંકાવું** (ટઙ્કાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ટંકાવવું** (ટઙ્કાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ટાંકા-બારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાંકું' + 'બારી.'] (લા.) છટકવાનું સાધન

**ટાંકી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાંકું'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] મકાન કે ટેકરી ઉપર ઊંચે કરવામાં આવતું નાનું કે મોટું ટાંકું (પથ્થરનું, લોખંડનું યા હવે સિમેન્ટનું)

**ટાંકી**[2] સ્ત્રી. આંખનું એક દર્દ. (૨) ચાંદીનો રોગ

**ટાંકી**[3] સ્ત્રી. ઉપાય, લાગ. [**૦ લાગવી** (રૂ.પ્ર.) ઉપાય જડવો, અનુકૂળતા આવવી] [ઓજાર, ટાંકણું

**ટાંકીલું** ન. [જુઓ 'ટાંકવું' + ગુ. 'ઈલું' કૃ.પ્ર.] ઘંટી ટાકવાનું

**ટાંકું** ન. [દે.પ્રા. टंक પું.–ખોદેલું જલાશય., સર૦ અં. 'ટૅન્ક્.'] (ખાસ કરીને મકાન-મહાલય-હવેલીના ભોંતળ નીચે એકાદ ખૂણે મોટે ભાગે ચોકમાં કરવામાં આવતું) પાણીનું ભંડારિયું. (૨) (લા.) જમવા માટે પાણીથી ઠારેલું ઘી

**ટાંકે-ટૂંપે** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ટાંકો' + 'ટૂંપો' + બંનેને ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] તાણી તૂશીને, જેમતેમ કરીને

**ટાંકો**[1] પું. [જુઓ 'ટાંકવું'+ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ટાંક[2](૧)'. (૨) સોય દોરાથી ભરેલો ટેભો, બખિયો, સીવણ. [**૦ તૂટવો** (રૂ.પ્ર.) કામ કરવા શક્તિમાન થવું. **૦ મારવો** (રૂ.પ્ર.) મેળાપ કરી આપવો]

**ટાંકો**[2] પું. એ નામની એક ભાજી

**ટાંકો-ટેભો, ટાંકો-ટૈયો** પું. [જુઓ 'ટાંકો' + 'ટેભો;' 'ટૈયો' સ્પષ્ટ નથી.] (લા.) સહેજસાજ મદદ

**ટાંગ** સ્ત્રી. [સં. टङ्गा > હિં. टांग] ટાંગો, પગ. [**૦ તોડી નાં(-નાં)ખવી** (રૂ.પ્ર.) સખત સજા કરવી. (૨) કમજોર કરી નાખવું. **૦ મારવી** (રૂ.પ્ર.) કુસ્તીમાં સામાના પગમાં પગની આંટી નાખવી]

**ટાંગ-કૂંડાળું** ન. [+ જુઓ 'કૂંડાળું'] (લા.) એ નામની સોરઠની એક રમત [જુઓ 'ટંગડી.'

**ટાંગડી** સ્ત્રી. + [ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]

**ટાંગણ** ન. [હિં. टांगन] જુઓ 'ટટ્ટુ.' (૨) તદ્દન ઠીંગણું માણસ [પ્રકાર

**ટાંગ-તોલ** પું. [જુઓ 'ટાંગ' + સં.] બેઠકની કસરતનો એક

**ટાંગ-બળ** ન. [જુઓ 'ટાંગ' + સં. बल] (લા.) કુસ્તીનો ટાંગ મારવાનો એક દાવ

**ટાંગવું** સ.ક્રિ. ટીંગાડવું, લટકાવવું. **ટંગાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ટંગાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. (બહુ રૂઢ નથી.)

**ટાંગા-ટરડું, ટાંગા-ટૈડું** વિ. [જુઓ 'ટાંગા' દ્વારા-'ટારડું' દ્વારા, એનું પ્રવાહી ઉચ્ચારણ 'ટૈડું.'] રાંઢું, ટાંટા-ટરડું

**ટાંગા-ટોળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાંગો[1]' + 'ટોળી.'] બે કે ચાર જણ અન્યના ટાંગા અને હાથ પકડી ઊંચકી લઈ જાય એવી ક્રિયા [સખત રખડપટ્ટી

**ટાંગા-તોડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાંગો[1]' + 'તોડવું.'] (લા.)

**ટાંગા-વાળો** વિ. પું. [જુઓ 'ટાંગો,[2]' + ગુ. 'વાળું' ત.પ્ર.] ટાંગો હાંકનાર ગાડીવાન [પગવાળું

**ટાંગાળ** વિ. [જુઓ 'ટાંગો' + ગુ. 'આળ' ત.પ્ર.] મોટા

**ટાંગિયું** વિ. [જુઓ 'ટાંગો[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] (લા.) સહાયક, મદદગાર. (૨) પાગિયું

**ટાંગી** સ્ત્રી. કુહાડી

**ટાંગો**[1] પું. [સં. टङ्गा સ્ત્રી.] ટાંગ, પગ, ટાંટિયો. [**-ગા ફરી જવા** (રૂ. પ્ર.) થાકી જવું. **-ગા આવવા, -ગા કાપવા, -ગા તૂટવા, -ગા તોડવા, -ગા ભાંગવા, -ગા નરમ થવા, -ગા મળવા, -ગા મેળવવા, -ગા રહી જવા, ૦ કાઢવો, ૦ વાળવો, ૦ મારવો** (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'ટાંટિયો'માં સમાન પ્રકારનાં **૦ મારવો** (રૂ. પ્ર.) સંભોગ કરવો]

**ટાંગો**[2] પું. [હિં., મરા. टांगा, અં. ટોઙ્ગા] એક ઘોડું જોડ્યું હોય તેવો (ભાડતી) એક્કો, ટપ્પો

**ટાંચ** સ્ત્રી. [જુઓ ટાંચવું.'] ટાંકણાનો આછો આઘાત. (૨) તાણ, તંગી, ઘટ, ખોટ. (૩) બરુની કલમની અણીનો કાપો, કત. (૪) જપ્તી, 'ડિસ્ટ્રેઇન્ટ,' 'ડિસ્ટ્રેસ. [**૦ આવવી** (રૂ.પ્ર.) જપ્તીનો હુકમ આવવો. **૦ ઊઠી જવી** (રૂ.પ્ર.) જપ્તીનો હુકમ રદ થવો. **૦ બેસાડવી** (-બેસાડવી) (રૂ.પ્ર.) જપ્તીનો હુકમ અમલી બનાવવાનું કરવું. **૦ મારવી, ૦ મૂકવી** (રૂ.પ્ર.) જપ્ત કરવાનો સરકારી હુકમ અમલી બનાવવો. **૦ લાવવી** (રૂ.પ્ર.) જપ્તીનો સરકારી હુકમ મેળવી અમલ કરવા જવું]

**ટાંચડું** વિ. હઠીલું, ઉદ્ધત

**ટાંચણ** ન. [જુઓ 'ટાંચવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] ટપકાવી લેવું એ, ટૂંકી નોંધ, 'નોટિંગ'

**ટાંચણ-પોથી** સ્ત્રી. [+જુઓ 'પોથી.'] નોંધબુક, 'નોટિંગ-બુક'

**ટાંચણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાંચણ' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ટાંકણી, 'પિન'

**ટાંચણું** ન. [જુઓ 'ટાંચવું' + ગુ. 'અણું' કર્તૃવાચક ત.પ્ર.] ટાંકનારું સાધન, ટાંકણું. (૨) આર, સોયો

**ટાંચમ** (-મ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાંચવું' + ગુ. 'મ' કૃ.પ્ર.] ટાંચ, ઘટ, તાણ, તંગી, ઓછી

**ટાંચવું** સ.ક્રિ. [રવા.] ટાંકવું, ટોચવું. (૨) ટાંકવું, નોંધવું. (૩) સોય વગેરેથી વળગાડવું. **ટંચાવું** (ટઞ્ચાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ટંચાવવું** (ટઞ્ચાવવું) પ્રે., સ.ક્રિ.

**ટાંચી** સ્ત્રી. રૂપિયા ભરવાની લાંબી પાતળી થેલી, વાંસળી

**ટાંચું**[1] ન. [જુઓ 'ટાંચવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] ઘટ, તાણ, ખોટ, કસર

**ટાંચું**[2] વિ. [જુઓ 'ટાંચવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ.પ્ર.] અધૂરું, ઓછું. (૨) (લા.) ઠીંગણું, વામન. [**૦ પડવું** (રૂ.પ્ર.) ઘટ આવવી]

**ટાંચું**[3] ન. આંગળાઓમાંનો તે તે સાંધો

**ટાંટ** (-ટ્ય), **-ટર** (-ર્ય) સ્ત્રી. ખોપરી

**ટાંટરું** વિ. [અનુ.] વાયડું, શેખી-ખોર

**ટાંટરો** પું. [અનુ.] ખોટું અભિમાન, બડાઈ, શેખી

**ટાંટા-ટરડું, ટાંટા-ટૈડું** વિ. [રવા. + જુઓ 'ટારડું;' પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] રાંટું, ટાંગા-ટેડું. (૨) ચિબાવલું

**ટાંટિયા-તોડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાંટિયો' + 'તોડવું.'] જુઓ 'ટાંગા-તોડ.'

**ટાંટિયો** પું. [કાંઈક તિરસ્કારમાં) ટાંગો, પગ, સરાંથો. [-યા **આવવા** (રૂ.પ્ર.) ઉત્સાહિત થવું. (૨) પોતાની શક્તિ ઉપર ઊભા રહેવું. -યા **ઉલાળવા** (રૂ.પ્ર.) સંભોગ કરવો. -યા **કહ્યું નથી કરતા** (રૂ.પ્ર.) સખત થાક લાગવો. -યા **કાપવા** (રૂ.પ્ર.) મૂળ ઉખેડી નાખવું. -યા **ગળે આવવા** (રૂ. પ્ર.) પોતાનું કર્યું પોતાને નડવું. -યા **જોરમાં હોવા** (રૂ.પ્ર.) હિંમત આવી જવી. -યા **તૂટવા**, -યા **ફાટવા** (રૂ.પ્ર.) પગમાં કળતર થવી. -યા **તોડવા** (રૂ.પ્ર.) નકામા ધક્કા ખાવા. -યા **નરમ થવા** (રૂ.પ્ર.) ઉત્સાહ મંદ પડી જવો. -યા **ના(-નાં)ખવા** (રૂ.પ્ર.) વડકાં ભરવાં. -યાનાં **તોરણ કરવાં** (રૂ.પ્ર.) ખૂબ રખડપટ્ટી કરવી. -યાનું **આખું** (રૂ.પ્ર.) કામ-ચોર. -યાનું **ભાંગેલું** (રૂ.પ્ર.) બહુ મહેનત ન કરી શકનારું. -યા **પહોળા થઈ જવા** (-પોઃળા-) (રૂ.પ્ર.) નાહિંમત થવું. -યા **ભાંગવા** (રૂ.પ્ર.) હિંમત હારી જવી. (૨) સામાના મૂળમાં ઘા કરવો. -યા **ભાંગી ના(-નાં)ખવા** (રૂ.પ્ર.) નિરુત્સાહ કરવું. -યા **મળવા** (રૂ.પ્ર.) હિસાબનાં કે ખર્ચનાં બે પાસાં મળી રહેવાં. -યા **માથે લેવા** (રૂ.પ્ર.) સંભોગ કરવો. -યામાં **ગજ ઘાલ્યા હોવા**, -યામાં **ગજવેલ ઘાલી હોવી** (રૂ.પ્ર.) લાંબું ચાલતાંય ન થાકવું. -યા **મેળવવા** (રૂ. પ્ર.) હિસાબનાં બેઉ પાસાંનો સરવાળો સરખો કરવો. -યા **રહી જવા** (-રૈઃ-) (રૂ.પ્ર.) થાકી જવું. (૨) નાહિંમત થવું. -યા **રંગવા** (-રઙ્ગવા) (રૂ.પ્ર.) સામાના પગ ભાંગી નાખવા. -યા **સામાના ગળામાં ના(-નાં)ખવા** (કે **ભેળવવા**) (રૂ.પ્ર.) સામાને મુશ્કેલીમાં મૂકવું. ૦ **કાઢવો**, ૦ **ટાળવો** (રૂ.પ્ર.) આવવાનો સંબંધ બંધાવી દેવો. (૨) હાંકી કાઢવું. ૦ **ટકવો** (રૂ. પ્ર.) સ્થિર થવું. ૦ **ટળવો** (રૂ.પ્ર.) અવર-જવર બંધ થવી. ૦ **વાળવો** (રૂ પ્ર.) આરામ લેવો]

**ટાંકું** ન. બકરું

**ટાંટૂડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાંટિયો,' લઘુ રૂપ.] બાળકનો પગ

**ટાંઠ** વિ. કઠોર, કઠણ. (૨) દૃઢ, મજબૂત

**ટાંઠાઈ** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ટાંઠપણું

**ટાંડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. ખેતરમાં રખોલું રાખવા બેસવાને કરેલો માંચડો. (૨) છાજલી. (૩) ધાડું, ટોળું

**ટાંઢર**[૧] (-રચ), **-રુ** સ્ત્રી. એક જાતની ઝેરી માખી, કાંડર

**ટાંઢ(-ડે)ર**[૨] (-રચ) સ્ત્રી. કંપ, ધ્રુજારી. (૨) તકરાર, કજિયો

**ટાંઢવો** પું. પગકેડી, પગથી

**ટાંડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાંડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] દીવા-સળી, કાંડી. [૦ **મૂકવી**, ૦ **મેલવી** (રૂ. પ્ર.) અરુચિપૂર્વક પ્રસંગ કે કાર્ય બંધ કરવાનું કહેવું]

**ટાંડું**[૧] વિ. જુઓ 'ટંડું.'

**ટાંડું**[૨] ન. [જુઓ 'ટાંડ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ટોળું, ઝાડું. (૨) વણજાર, પોઠ

**ટાંડું**[૩] ન. ટોચ, શિખર

**ટાંડેર** (-રચ) જુઓ 'ટાંડર.[૨]'

**ટાંડો**[૧] અંગારો, સળગતું ખોયણું

**ટાંડો**[૨] પું. જુઓ 'ટાંડું.[૨]'

**ટાંપ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાંપવું.'] નજર, નેમ, લક્ષ. (૨) પૂર્ણ-વિરામનું ચિહ્ન (વ્યા.) (૩) ટાંક, 'નિબ'

**ટાંપણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટાંપવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ટાંપી રહેવું એ, તાકવું એ. (૨) (લા.) કપટથી કરેલી તપાસ

**ટાંપવું** સ. ક્રિ. તલપી રહેવું, તાકયા કરવું, આતુરતાપૂર્વક નજર ઠેરાવવી

**ટાંપણું** ન. ફાંકું, વલખું

**ટાંપા-ટરડું, ટાંપા-ટેડું** વિ. [જુઓ 'ટાંપો + 'ટારડું;' પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] રાંટી ચાલ ચાલનારું

**ટાંપું, ૦ટૈયું** ન., **ટાંપો** પું., **ટાંપો-ટોયું** ન., **ટાંપો-ટોયો** પું. આંટો, ફેરો, ધક્કો

**ટાંભ** (-ભ્ય) સ્ત્રી. ભીનાશ

**ટાંભર-વાયું** વિ. સહેજ ભીનાશવાળું

**ટાંભો** પું. છેડો, અંત (વાતનો). (૨) મમત, દુરાગ્રહ. (૩) નિંદા, ગીલા, ખણખોદ

**ટાંય-ટાંય** સ્ત્રી. [રવા.] બકવાદ, પ્રલાપ. (૨) કડવી બોલી

**ટાંસ** સ્ત્રી. હાથપગને ચડતી ખાલી

**ટાંસણું**[૧] સ. ક્રિ. વ્યસનનો પદાર્થ સેવવો

**ટાંસણું**[૨] ન. દારૂ પીવાનું વડના પાનના પડિયા જેવું સાધન

**ટાંસી** સ્ત્રી. એ નામની એક વેલ

**ટિકટિકી** સ્ત્રી. [રવા.] 'ટિક ટિક' અવાજ કરનારું એક પક્ષી

**ટિકાયત** જુઓ 'તિલકાયત.' (પુષ્ટિ.)

**ટિકાવવું, ટિકાવું** જુઓ 'ટીકવું'માં.

**ટિકિ(-કે)ટ** સ્ત્રી. [અં. ટિકેટ્] અમુક છાપ મારેલી વ્યવ-હારને માટે ઉપયોગમાં આવતી કાગળની ચબરકી, રજા-ચિઠ્ઠી. [૦ **કઢાવવી**, ૦ **કરાવવી** (રૂ. પ્ર.) પૈસા આપી ટિકિટ મેળવવી. ૦ **કાઢવી** (રૂ. પ્ર.) પૈસા લઈ ટિકિટ આપવી. (૨) ફાળો ઉઘરાવવા કૂપન કાઢવી. ૦ **નીકળવી** (રૂ. પ્ર.) મરણ-સમયના છેલ્લા શ્વાસ લેવા. ૦ **પડવી**, ૦ **બેસવી** (-બૅસવી) (રૂ. પ્ર.) પ્રવેશ માટે અમુક રકમ આપવાની થવી, ૦ **લાગવી** (રૂ. પ્ર.) પ્રવેશ વગેરે માટે અમુક રકમ આપવાની થવી. (૨) ઈનામી લોટરીમાં લોટરીની ટિકિટ ખરીદનારને ઈનામ મળવાનું જાહેર થવું]

**ટિકિ(-કે)ટ-કલેક્ટર** વિ., પું. [અં.] રેલવે સ્ટેશન ઉપર ગાડીમાંથી ઊતરેલાં મુસાફરોની ટિકિટ એકઠી કરનાર સેવક (દરવાજા ઉપર)

**ટિકિ(-કે)ટ-ઘર** ન. [અં. + જુઓ 'ઘર.'] પ્રવેશ માટે જ્યાં પૈસા આપી ટિકિટ મળતી હોય તે સ્થાન

**ટિકિ(-કે)ટ-ચેકર** વિ., પું. [અં.] પ્રવેશ કરી ચૂકેલ પ્રેક્ષકો મુસાફરો વગેરેએ ટિકિટ લીધેલી છે કે નહિ એની તપાસ રાખનાર સેવક

**ટિકિ(-કે)ટ-બારી** સ્ત્રી. [અં. + જુઓ 'બારી.'] પ્રવેશ માટે ટિકિટ-ઘરની જે બારીથી ટિકિટ વેચાતી મળતી હોય તે બારી

**ટિકિ(-કે)ટ-માસ્ટ(-સ્ત)ર** પું. [અં.] પૈસા લઈ ટિકિટ

આપનાર સેવક
**ટિક્કૈત** જુઓ 'તિલકાયત.' (પુષ્ટિ.)
**ટિક્કડ** પું. કૂચો ન હોય તેવો જાડો રોટલો
**ટિક્કા-સાહેબ** પું. [જુઓ 'ટિક્કો' + 'સાહેબ.'] (લા.) પાટવી કુમાર, ટિલાયત
**ટિક્કી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટિક્કો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચાંદલાની નાની બિંદી, ટીલી. (૨) (લા.) સફળતા. (૩) લાગવગ, સિફારસ. [૦ લાગવી (રૂ. પ્ર.) સફળ થવું]
**ટિક્કો** જુઓ 'ટીકો.' ['ટીખળી.'
**ટિખળિયું** વિ. [જુઓ 'ટીખળ'+ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ
**ટિચકારી** સ્ત્રી., -રો પું. [રવા.] 'ટિચ ટિચ' એવો અવાજ. (૨) (લા.) મજાક, મશ્કરી, ટોળ. (૩) તોફાન, અડપલું
**ટિચકૂડિયું** વિ. [જુઓ 'ટિચકૂડું' + ગુ. 'ઇયું', સ્વાર્થે ત. પ્ર.], **ટિચકૂડું** વિ. [જુઓ 'ટીચકું' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ટીચકું.'
**ટિચામણ** (-ણ્ય), -ણી સ્ત્રી. [જુઓ 'ટીચવું' + 'આમણ,' -'આમણી.' કૃ.પ્ર.] ટિચાવું એ, અથડામણ. (૨) રઝડ-પટ્ટી
**ટિચાવવું, ટિચાવું** જુઓ 'ટીચવું'માં.
**ટિચૂકડું** (-લું) જુઓ 'ટચૂકડું.'
**ટિટકારવું** અ. ક્રિ. [રવા.] પ્રાણી-પશુ હાંકવા ડચકારવું
**ટિટકારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટિટકારવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] ટિટકારવાની ક્રિયા, ડચકારો
**ટિટકાવવું** જુઓ 'ટીટકાવું'માં.
**ટિટળાવવું** જુઓ 'ટીટળવું'માં.
**ટિટિ(-ટ્ટિ)ભ** ન. [સં., પું.] ટિટોડી (પક્ષી-જાતિ)
**ટિટિ(-ટ્ટિ)ભી** સ્ત્રી. [સં.] ટિટોડી (માદા)
**ટિટિયાણ** ન., -ણો પું. [રવા.] યુદ્ધ વખતનો શોરબકોર. (૨) દુ:ખનું બુમરાણ. (૩) (લા.) ઝઘડો, તકરાર
**ટિટૂ(-ટો)ડી** સ્ત્રી. [સં. ટિટ્ટિભી > પ્રા. ટિટ્ટિહી + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ટિટિભી.'
**ટિટૂ(-ટો)ડો** પું. [જુઓ 'ટિટોડી.'] જુઓ 'ટિટિભ.'
**ટિટોળી** સ્ત્રી. સૂકા તુવેરના દાણાનું પાણીવાળું શાક
**ટિટ્ટિભ** જુઓ 'ટિટિભ.'
**ટિટ્ટિભી** જુઓ 'ટિટિભી.' [તદ્દન નાનું, ચિણકૂલું
**ટિણકૂલું** વિ. [જુઓ 'ટીણકું'+ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]
**ટિણટિણી** સ્ત્રી. [રવા.] પક્ષીનો એક પ્રકારનો ધીમો અવાજ
**ટિન** ન. [અં.] કલાઈ, કથીર (ધાતુ)
**ટિનકુડિયું, ટિનકૂડું**(-લું) વિ. [જુઓ 'ટીનકું' + ગુ. 'ડું' -'લું' + 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'ટીણકું.'
**ટિન-ગર** વિ., પું. [અં. + ફા. પ્રત્યય.] ટિનનાં પતરાંનાં સાધન અને રેણ કરનાર કારીગર, 'ટિન-સ્મિથ'
**ટિનપાટ**[1] સ્ત્રી. [રવા.] ખોટી પંચાત
**ટિન-પાટ**[2] જુઓ 'ટિન-પૉટ(૨).'
**ટિનપાટિયું** વિ. [જુઓ 'ટિન-પાટ[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ટિનપાટ કરનારું, તુચ્છ, હલકું, ધાંધલિયું
**ટિન-પૉટ** ન. [અં.] ટિનનું ડબલું
**ટિન-પ્લેઇટ** વિ., સ્ત્રી. [અં.] કલાઈના ઢોળવાળું (વાસણ)
**ટિપ** સ્ત્રી. [અં.] નોકર-ચાકરને અપાતી બક્ષિસ, બોણી
**ટિપકચી** વિ., પું. નોંધ રાખનાર માણસ
**ટિપડાવવું** જુઓ 'ટીપડવું'માં.
**ટિપણિયો**[1] વિ., પું. [જુઓ 'ટીપણું[1]' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ટીપણું જોઈ જોશ કહેનાર, જોશી, જ્યોતિષી
**ટિપણિયો**[2] વિ., પું. [જુઓ 'ટીપણું[2]' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ધાબામાં ટીપણી કરનાર મજૂર [પાયાવાળું મેજ
**ટિપાઈ** સ્ત્રી. [સં. त्रिपादिका > પ્રા. तिप्पाइआ] ત્રિપાઈ, ત્રણ
**ટિપાઉ** વિ. [જુઓ 'ટીપવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] ટીપીને આકાર આપી શકાય તેવું, ટીપવા જેવું
**ટિપારી** સ્ત્રી. મેદાનમાં ઊગતી એ નામની એક વનસ્પતિ
**ટિપારો** પું. [વ્રજ.] ઠાકોરજીને ધરાવવામાં આવતો એક ખાસ પ્રકારનો મુગટ. (પુષ્ટિ.)
**ટિપાવવું, ટિપાવું** જુઓ 'ટીપવું'માં.
**ટિપ્પણ** ન. [સં.] અઘરા શબ્દો ઉપરની વિવરણના રૂપની નોંધ. (૨) અભિપ્રાય વિશેની નોંધ, શેરો,' 'રિમાર્ક.'(૩) 'કૅટેલૉગ' (ન. દે.) [ટીકા લખનાર, 'ઍનોટેટર'
**ટિપ્પણ-કાર** વિ. [સં.] નોંધ ટપકાવનાર. (૨) નોંધના રૂપની
**ટિપ્પણિકા, ટિપ્પણી** સ્ત્રી. [સં.] વિવરણાત્મક છૂટીછવાઈ નોંધ. (૨) પાદટીપ. (૩) સંક્ષિપ્ત પંચાંગ. (પુષ્ટિ.)
**ટિપ્પો** પું. [રવા.] 'ટપ' એવો અવાજ. (૨) લખોટી તેમજ ભમરડાની રમતમાં લખોટી કે ભમરડાથી સામેની લખોટી કે ભમરડાને આંટવાં એ. (૩) (લા.) મર્મ-વચન
**ટિફિન** ન. [અં.] હળવું ખાણું, નાસ્તો. (૨) ભાથું. (૩) (લા.) ભાથું રાખવાનું વાસણ (સાદું કે એક ઉપર બીજું ઢંકાય એમ બે ચાર સરખાં ઠામ અને ઢાંકણવાળું)
**ટિફિન-બૉક્સ** સ્ત્રી. [અં.] નાસ્તા કે ભાથાની નાની પેટી
**ટિબકડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટીબકી' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઝીણો ચાંલ્લો, ટીલી, બિંદી
**ટિબરણી** સ્ત્રી. એ નામનું એક ઝાડ
**ટિબેટ** જુઓ 'તિબેટ.'
**ટિબેટી** જુઓ 'તિબેટી.'
**ટિમટિમાવવું** જુઓ 'ટિમટિમાવું'માં.
**ટિમટિમાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] લાલચથી ટળવળવું. **ટિમ-ટિમાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ટિમરવો** જુઓ 'ટીંબરવો.'
**ટિમ્બર** ન. [અં.] ઇમારતી લાકડું
**ટિમ્બર-મર્ચન્ટ** (-મર્ચણ્ટ) પું. [અં.] ઇમારતી લાકડાનો વેપારી
**ટિમ્બર-માર્કેટ** સ્ત્રી. [અં.] ઇમારતી લાકડાંની બજાર, લાટી
**ટિલાટ, -યત** પું. [ જુઓ 'ટીલું' દ્વારા] પાટવી કુમાર, યુવરાજ કુમાર [જુઓ 'ટીલવું.'
**ટિલાડું, -ડું** વિ. [જુઓ 'ટીલું' + ગુ. 'આડ, -ડું' ત.પ્ર.]
**ટિલાવો** પું. [જુઓ 'ટીલું' + ગુ. 'આવો' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ચાંલ્લો
**ટિલોર** ન., -રો[1] પું. બગલાને મળતું એ નામનું એક પક્ષી
**ટિલોરો**[2] પું. કૂકડું. (૨) તેતર
**ટિલ્લિલો** પું. [રવા.] એ નામની એક રમત
**ટિલ્લો** સ્ત્રી. ઝિલ્લી
**ટિશ્યૂ** ન. [અં.] પેશી, ટીશી [જાત
**ટિશ્યૂ-પેપર** પું. [અં.] કરચલીવાળી કાગળની એક સુંવાળી

**ટિહોળી** સ્ત્રી. [રવા.] અડપલું, તોફાન, ટીખળ
**ટિંક્ચર** (ટિક્ચર) ન. [અં.] અર્ક, સત્ત્વ
**ટિંગણિયું** જુઓ 'ટીંગણિયું.'
**ટિંગર** જુઓ 'ટીંગર.'
**ટિંગળાવું** જુઓ 'ટીંગળાવું.'
**ટિંગાટોળી** જુઓ 'ટીંગાટોળી.'
**ટિં(-ટીં)ગાર(-વ)વું, ટિં(-ટીં)ગાવું** જુઓ 'ટીંગાવું'માં.
**ટિંચવું** જુઓ 'ટીંચવું'માં.
**ટિં(-ટીં)ચાવવું, ટિં(-ટીં)ચાવું** જુઓ 'ટીંચવું'માં.
**ટિંબ** જુઓ ટીંબ.'
**ટિંબડ** જુઓ 'ટીંબડ.'
**ટિંબર** (ટિમ્બર) જુઓ 'ટિમ્બર.'
**ટિંબરણ** જુઓ 'ટીંબરણ.'
**ટિંબર-મર્ચંટ** (ટિમ્બર-મર્ચણ્ટ) જુઓ 'ટિમ્બર-મર્ચન્ટ.'
**ટિંબર-માર્કેટ** (ટિમ્બર-) જુઓ 'ટિમ્બર-માર્કેટ.'
**ટિંબરવું** જુઓ 'ટીંબરવું.'
**ટિંબરવો** જુઓ 'ટીંબરવો.'
**ટિંબરુ** જુઓ 'ટીંબરુ.'
**ટિંબા-ટેકરા** જુઓ 'ટીંબા-ટેકરા.'
**ટિંબુ(-બૂ)રી** જુઓ 'ટીંબુ(-બૂ)રી.'
**ટિંબો** જુઓ 'ટીંબો.'
**ટી** પું., સ્ત્રી. [અં.] ચા
**ટી-એરણ** સ્ત્રી. [અં. T (ટી) + જુઓ 'એરણ.'] અંગ્રેજી T (ટી) વર્ણના આકારની એરણ
**ટી-ઍંગલ** (-ઍઙ્ગલ) પું. [અં. T (ટી) + અં.] અંગ્રેજી વર્ણ T (ટી)ના આકારનો લોખંડનો લાંબો પાટો (ઇમારતી કામ વગેરેમાં વપરાતો) [પક્ષી, 'વૉબ્લર'
**ટીક-ટીકી** સ્ત્રી. [રવા. 'ટીકી,'-દ્વિર્ભાવ.] એ નામનું એક
**ટીકડ** જુઓ 'ટિક્કડ.'
**ટીકડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટીકડ' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાની ગોળ ચપટ ચકતી, ખૂબ નાની ચૈપલી ['ટિક્કડ.'
**ટીકડો** પું. [જુઓ 'ટીકડ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ
**ટીકવું** સ. ક્રિ. એકી નજરે જોવું, તાકીને જોવું ('ટીકી ટીકીને જોવું' એવો સં. ભૂ. કૃ. નો પ્રયોગ માત્ર જાણીતો.)
**ટીકા** સ્ત્રી. [સં.] વિવરણ, વિવૃતિ, વિસ્તૃત સમઝૂતી. (૨) ગુણદોષની સમીક્ષા. (૨) (લા.) નિંદા, વગોવણી
**ટીકા-કર્તા** વિ. [સં., પું.], **ટીકા-કાર** વિ. [સં.] ટીકા-વિવરણની રચના કરનાર (વિદ્વાન કે વિદુષી)
**ટીકા-ખોર** વિ. [સં. + ફા. પ્રત્યય] દોષ જોયા કરનાર, દોષદર્શી. (૨) દોષ જોઈ દોષ કહેનાર. (૩) નિંદક
**ટીકા-ટિપ્પણ** ન., બ.વ. [સં.] સમઝૂતી અને નોંધ, 'કૉમેન્ટ્સ.' (૨) (લા.) કટાક્ષમાં કરેલાં લખાણ
**ટીકાત્મક** વિ. [સં. टीका + आत्मन् + क] ટીકાના, રૂપમાં રહેલું
**ટીકા-વૃત્તિ** સ્ત્રી. [સં.] દોષ-દર્શન કે નિંદા કરવાની ખાસિયત
**ટીકા-સાહેબ** પું., બ.વ. [જુઓ 'ટીકો' + 'સાહેબ.'] (લા.) યુવરાજ કુમાર, પાટવી કુમાર
**ટીકી**[1] સ્ત્રી. [દે. પ્રા. टिक्क-માથા ઉપરનો ગુચ્છ-ઉપરથી टिक्किआ દ્વારા] (લા.) (કપાળમાંની) ટીલી, બિંદી. (૨) સોના ચાંદીની ટપકી
**ટીકી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'ટીકવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] નજર
**ટીકો** પું. [દે. પ્રા. टिक्कअ-, માથા ઉપરનો ગુચ્છ; મજ.] તિલક, ટીલું. (૨) (લા.) વધાવવાને અપાતો ઉપરકર કે રોકડ રકમ, ચાંદલો, વધાવું. (૩) ડામ
**ટીખળ** ન. [રવા.] મસ્તીવાળી મજાક, રમૂજ, વિનોદ. (૨) અટકચાળું, અડપલું. (૩) મજાક-ભરેલા ચાળા
**ટીખળી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ટીખળ કરનારું, ટિખળિયું, મશ્કરું, વિનોદી
**ટીચકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટીચવું' + ગુ. 'કી' કૃ. પ્ર.] આછો ટકોરો મારવો એ (ખાસ કરી ગંજીફાની રમતમાં)
**ટીચકું** વિ. ઘણું નાનું, વામન, બઠડું, ઠીંગણું, ટીણકું. (૨) ન. વસ્તુનો ઉપરનો અણીદાર ભાગ. (૩) નાકનું ટેરવું
**ટીચર** વિ. [અં.] શિક્ષક કે શિક્ષિકા, માસ્તર કે માસ્તરણ
**ટીચવું** સ. ક્રિ. [રવા.] અફળાવવું, અથડાવવું. (૨) આંટવું. (૩) ટોચવું. (૪) ખૂંદવું, કૂંદવું છૂંદવું. **ટિચાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ટિચાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ટીચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટીચવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] ઊંધી કોડીઓની હારને આંટવાની રમત
**ટીચો** પું. [જુઓ 'ટીચવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ટિચાયાથી પડેલો આછો ઘોબો કે આંક
**ટીટકાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] પછડાઈ પડવું. **ટિટકાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.
**ટીટવી** સ્ત્રી. એ નામનું એક પક્ષી
**ટીટવો** પું. હાલાર તરફ રમાતી એ નામની એક રમત
**ટીટળ(-ળા)વું** અ.ક્રિ.[રવા.] ટળટળવું. **ટિટળાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ,
**ટીટાં** જુઓ 'ટીંટાં.'
**ટીટિયાં** જુઓ 'ટીંટિયાં.'
**ટીટિયું** જુઓ 'ટીંટિયું.'
**ટીટી-ટપો(-પ્પો)** પું., **-બલી** સ્ત્રી. [રવા. + જુઓ 'ટપો, -પ્પો'-'ટબલી' (રવા.)] (લા.) એ નામની એક રમત
**ટીઠું** જુઓ 'ટીંઠું.'
**ટીટેનસ** પું. [અં.] ધનુર્વા નામનો રોગ
**ટીડ** જુઓ 'તીડ.'
**ટીડ-પી(-ફી)ડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] શેખી, બડાઈ. (૨) પ્રતીકાર
**ટીડિયો** પું. એ નામનો એક ફૂલ-છોડ
**ટીડો રાણો** પું. ['ટીડો' સંજ્ઞા + જુઓ 'રાણો.'] (લા.) મજાકમાં વરણાગિયા માટેનું ઉદ્બોધન
**ટીણ(-ન)કું, ટીણિયું, ટીણું** વિ. [જુઓ 'તીણું.'] તદ્દન નાનું ચિણકલું, ટિણકૂલું, ટિચકૂડું [ટીંડ
**ટીનસું** ન. દૂધીના વર્ગનું નાનાં જમરૂખ જેવાં ફળોનું એક શાક,
**ટીની-મીની** સ્ત્રી. જોડકાં જન્મેલાં બાળક, બેલડું
**ટીપ**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ટિપ્પણ;' એના મૂળનો શબ્દ.] નોંધ, ટિપ્પણ, યાદી. (૨) પાદ-ટીપ, 'ફૂટ-નોટ' (ર.ઉ.). (૩) પૈસા કે ફંડ-ફાળાની યાદી. (૪) ઉઘરાણીની નોંધ અને એનો કાગળ. [૦ ફેરવવી (રૂ.પ્ર.) ફાળો ઉઘરાવવો]
**ટીપ**[2] સ્ત્રી. [રવા.] સંગીતમાં ઊંચી લેવામાં આવતી ટેર, તાર-સ્થાન. (સંગીત.)

ટીપ[3] સ્ત્રી. [જુઓ 'ટીપવું.'] ઈંટ કે પથ્થરની ચણતરમાં સાંધા પૂરવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) કેદની સજા. [૦ દેવી (રૂ.પ્ર.) સાંધાઓમાં માટી ચૂનો કે સિમેન્ટ ભરવો. જન્મ-ટીપ (રૂ. પ્ર.) આજીવન કેદની સજા]

ટીપ[4] સ્ત્રી. પાણી ભરવાનું પીપ, પવાલું. (૨) નાની બાલદી

ટીપ[5] ન. [રવા.] ટીપું, બુંદ, બિંદુ

ટીપ(-બ)કી સ્ત્રી. [દે.પ્રા. टिप्पी + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ટીલી, ટીલડી, બિંદી (કપાળમાં કરાતી). (૨) સોનેરી કે રૂપેરી ચકતી

ટીપડવું સ.ક્રિ. [જુઓ 'ટીપવું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] સખત માર મારવો, ટીપવું. ટીપડાવું કર્મણિ., ક્રિ. ટિપડાવવું પ્રે., સ.ક્રિ. [ચામડી પકડી રાખવાનું સાધન

ટીપડી સ્ત્રી. સુન્નત કરતી વેળા છોકરાની ઇંદ્રિય ઉપરની

ટીપણી[1] સ્ત્રી. જુઓ 'ટિપ્પણી.'

ટીપણી[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'ટીપવું' + ગુ. 'અણું' ક્રિયાવાચક કૃ.પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ધાબો ટીપવાની ક્રિયા

ટીપણી[3] સ્ત્રી. [જુઓ 'ટીપણું[3]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ટીપવાનું સાધન

ટીપણું[1] ન. [સં. टिप्पणक- > टिप्पणअ- વિવરણ-નોંધ] પંચાંગ. (જ્યો.) [૦ ઉકેલવું, ૦ ઉખેળવું (રૂ.પ્ર.) ઝઘડા વગેરેની જૂની વાતો નવેસરથી ઉપાડવી. ૦ જોવું (રૂ.પ્ર.) ટીપણાથી ગ્રહ ગણી ફળાદેશ કે મુહૂર્ત કાઢી આપવું. ૦ વાંચવું (રૂ.પ્ર.) લાંબું પીંજણ કરવું]

ટીપણું[2] ન. [જુઓ 'ટીપવું' + ગુ. 'અણું' કર્તૃવાચક કૃ.પ્ર.] ટીપવાનું સાધન (છો ધાબો વગેરેનું)

ટીપણું[3] ન. [જુઓ 'ટીપવું' + ગુ. 'અણું' ક્રિયાવાચક કૃ. પ્ર.] ટીપવાની ક્રિયા

ટીપરી સ્ત્રી. [મરા. टिपरी] અડધા શેરના વજનનું માપ (મુંબઈનું અનાજ વગેરેનું એક જૂનું માપ)

ટીપલો પું. બોજો, ભાર, વજન. (૨) વૈતરું

ટીપવું સ.ક્રિ. [રવા., સં. टिप्-નો અર્થ તો ફેંકવું છે] ઠોકીને દબાય એમ કે ચપટ થાય એમ કરવું. (૨) (લા.) માર મારવો. (૩) કેદની સજા કરવી. [ટીપી રાખવું (રૂ.પ્ર.) પીંજણ કરવું] ટિપાવું કર્મણિ., ક્રિ. ટિપાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.

ટી-પાર્ટી સ્ત્રી. [અં.] સ્નેહી સ્વજનો સંબંધીઓ વગેરેને માટેનો શુભેચ્છાત્મક ચા-પાનનો સમારંભ

ટીપું ન. [જુઓ 'ટીપ[5]' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ટીપ.[5]'

ટીપું-ટેચું વિ. [જુઓ 'ટીપું' દ્વારા.] એક ટીપા જેટલું. (૨) થોડું માત્ર

ટીપો પું. કરજનો વધારો

ટી-પૉટ પું. [અં.] ચાનું વાસણ, કીટલી

ટીબ સ્ત્રી., ન. ભરતનો એક પ્રકાર, ઝંજેરી

ટીબકી જુઓ 'ટીપકી.'

ટીબડું ન. થાંભલી ઉપર અને પાટડાની વચ્ચે મૂકવામાં આવતો ઘાટીલો લાકડાનો ટુકડો, ભરણું

ટી-બાર પું. [અં.] ભઠ્ઠી સાફ કરવાનો T આકારનો સળિયો

ટીમ[1] ન. ગચિયું, ચોસલું. (૨) પાપડનો પીંડો ટીપવા માટેનો લાકડાનો ટુકડો

ટીમ[2] સ્ત્રી. [અં.] રમનારાઓની મંડળી, ખેલનારાઓની ટુકડી

ટીમક ન. ડોળ, દેખાવ, સજાવટ ('ટામક-ટીમક' એવો પ્રયોગ)

ટીમટી સ્ત્રી. એક પ્રકારનું ઇમારતી લાકડું

ટીમણ ન. ભાથું (મુસાફરી દરમ્યાન ખાવા માટેનું). [૦ કરવું (રૂ.પ્ર.) મુસાફરી દરમ્યાન ભાથું ખાવું]

ટીમર (-રચ) સ્ત્રી. ટેકરી, ડુંગરી. (૨) ટીંબો

ટીમરુ જુઓ 'ટીંબરુ.'

ટીમલું ન. [જુઓ 'ટીમ' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ટીમ.[1]'

ટીમી સ્ત્રી. [અનુ.] તેજ, પ્રકાશ

ટીયર-ગૅસ પું. [અં.] જેના ફેલાવાથી માણસોની આંખમાંથી પાણી નીકળે તેવો સેલ દ્વારા ફેંકાતો કૃત્રિમ વાયુ

ટીર (-રચ) સ્ત્રી. કપડામાં કરેલો ત્રાંસો કાપ

ટીરખી જુઓ 'તીરખી.'

ટીલ (-લ્ય) સ્ત્રી. સ્ત્રી, નારી. (૨) કૂકડી

ટીલડી સ્ત્રી. [જુઓ 'ટીલી' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ટીલી, ટીપકી, બિંદી. (૨) મોરનું ચાંદલાવાળું પીંછું. (૩) શરીરે ટીલાંવાળી ગાય કે ભેંસ

ટીલવું વિ. [જુઓ 'ટીલું' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] ટીલું કર્યું હોય તેવું. (૨) શરીરે ટીલાં હોય તેવું. (૩) (તિરસ્કારમાં) બ્રાહ્મણ કે બાવો-સાધુ

ટીલવો વિ., પું. [જુઓ 'ટીલવું.'] શરીરે ટીલાંવાળો બળદ. (૨) નાનું બતક. (૩) (તિરસ્કારમાં) બ્રાહ્મણ કે બાવોસાધુ

ટીલિયું વિ. [જુઓ 'ટીલું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] જુઓ 'ટીલવું.'

ટીલિયો વિ.,પું. [જુઓ 'ટીલિયું.'] જુઓ 'ટીલવો(૧)(૩).' (૨) પછવાડે ઘસેલી પીળી કોડી

ટીલી સ્ત્રી. [જુઓ 'ટીલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું ટીલું, ટીલડી, બિંદી. (૨) સોનેરી ભરતવાળી શાલ. [કાળી ટીલી (રૂ.પ્ર.) કલંક, ડાઘ, લાંછન, બદનામી]

ટીલું ન. [સં. तिलक દ્વારા., પ્રા.માં નથી.] તિલક, ટીકો, ઊર્ધ્વપુંડ્ર. (૨) ત્રિપુંડ્ર. (૩) ચાંલ્લો. [૦ કરવું (રૂ.પ્ર.) નુકસાનમાં ઉતારવું. ઘસવું (રૂ.પ્ર.) ટીલું કરવા ચંદન ઓરસિયા ઉપર ઉતારવું. ૦ ચાટી જવું (રૂ. પ્ર.) લાભ મેળવવા સામાનું ખાઈ જવું. ૦ તાણવું (રૂ.પ્ર.) દંભી વર્તન રાખવું. (૨) વંચના કરવી]

ટીલું-ટપકું ન. [+ જુઓ 'ટપકું.'] ધાર્મિક રિવાજ પ્રમાણે શરીરનાં અંગો ઉપર કરવામાં આવતું તે તે ટીલું

ટીલો વિ.,પું. [જુઓ 'ટીલું.'] ઊભું ટીલું. (૨) (લા.) પાટવી કુમાર, યુવરાજ. (૩) ડામ, ડાઘ

ટીલો-ટચ પું. છોકરાઓની એક દેશી રમત

ટીલું વિ. વર્ણસંકર [ત. પ્ર.] ટીસી, રેખા

ટીશિ(-સિ)યો પું. [જુઓ 'ટીશી,-સી' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે

ટીશી(-સી)[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ટીસો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] રેખા, લીટી. (૨) કૂંપળ, અંકુર. (૩) અણીદાર કળી

ટીશી(-સી)[2] સ્ત્રી. પતરાજી, બડાઈ

ટીશી(-સી)-ખોર વિ. [જુઓ 'ટીશી,-સી[2]' + ફા. પ્રત્યય] પતરાજી કરનારું, બડાઈખોર

ટીસલી સ્ત્રી. [જુઓ 'ટીસી' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. જુઓ 'ટીશી.[1]'

**ટીસિયો** જુઓ 'ટીશિયો.'
**ટીસી**[1-2] જુઓ 'ટીશી[1-2].'
**ટીસી-ખોર** જુઓ 'ટીશી-ખોર.'
**ટીસો** પું. [રવા.] લીટો, લિસોટો. (૨) ગિલ્લી-દાંડાની એક રમત. [૦ તાણવો (રૂ.પ્ર.) લખવું]
**ટીંગણિયું** [જુઓ 'ટીંગાવું' + ગુ. 'અણું' કૃ.પ્ર. + 'ઇયું' ત.પ્ર.] ટીંગાડવાનું સાધન, લટકણિયું
**ટીંગર** ન. નાનાં બાળકોનું ટોળું
**ટીંગળાવવું** જુઓ 'ટીંગળાવું'માં.
**ટીંગળાવું** અ.ક્રિ. ટીંગાવું, લટકવું. **ટીંગળાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ટીંગા-ટોળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટીંગાવું' + 'ટોળવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ટાંગા-ટોળી.'
**ટીંગાડ(-વ)વું** જુઓ 'ટીંગાવું'માં.
**ટીંગાવું** અ.ક્રિ. ટંગાવું, લટકવું, લટકાવું. **ટીંગાડ(-વ)વું** પ્રે.,સ.ક્રિ. ('ટીંગાવવું' રૂઢ નથી.)
**ટીંચવું** સ.ક્રિ. [રવા.] પાપડના લૂવાને વધુ દાબ આપી વણવો. **ટીંચાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ટીંચાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ટીંચાવવું, ટીંચાવું** જુઓ 'ટીંચવું'માં.
**ટીં ટીં** ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ટીં ટીં' એવો અવાજ થાય એમ
**ટીંડું** વિ. [રવા.] જિદ્દી. (૨) ન. રાજપૂત (તિરસ્કારમાં)
**ટીંડ** ન. દૂધીની જાતનું એક શાક-ફળ, ટીનસું
**ટીંડર-વેજા** સ્ત્રી. ['ટીંડર' અસ્પષ્ટ + જુઓ 'વેજા.'] નાનાં છોકરાંઓનું ટોળું, કચ્ચાં-બચ્ચાં
**ટીંડરી** સ્ત્રી. [રવા.] એક તંતુવાદ્ય, રાવણ-હથ્થો
**ટીંડોરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટીંડોરું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ગિલોડી, ઘોલી, ટીંડોરાંનો વેલો
**ટીંડોરું** ન. ગિલોડું, ઘોલું, ટીંડોરીનું ફળ
**ટીંબ** ન. પૂર્ણવિરામનું ચિહ્ન. (૨) મીંડું, અનુસ્વાર–અનુનાસિકનું ચિહ્ન, બિંદુ
**ટીંબઠ** ન. પાપ
[નાનો ટીંબો, ઢસો
**ટીંબડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટીંબી' + ગુ. ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.]
**ટીંબરણ** ન. એ નામનું પલંગ વગેરે બનાવવામાં કામ લાગે તેવું એક ઝાડ
[જુઓ 'ટીંબરુ.'
**ટીંબરવું** ન. [જુઓ 'ટીંબરુ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]
**ટીંબરવો** પું. [જુઓ 'ટીંબરવું.'] ટીંબરુનું ઝાડ
**ટીંબરુ** [દે.પ્ર. ટિંબરુઅ-] પહાડી પ્રદેશમાં થતા એક વૃક્ષ (ટીંબરવા)નું ફળ
[ટીંબો
**ટીંબલો** પું. [જુઓ 'ટીંબો + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત પ્ર.] નાનો
**ટીંબી** સ્ત્રી. [ જુઓ 'ટીંબો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય. ] તદ્દન નાનો ટીંબો, નાનો ઢસો
**ટીંબો** પું. જૂની વસાહતના ભંગારની જમાવટનો ટેકરા જેવો ઊંચાણવાળો જમીનનો ભાગ, ઉજ્જડ થઈ ગયેલું ગામ-ઠાણ, 'માઉન્ડ' (ર. ના. મ.)–(પુ. વિ.)
**ટુક** પું. [રવા.] ટુકડો, કટકો [વિભાજન, 'ફ્રેગ્મેન્ટેશન'
**ટુકડા-કરણ** ન. [જુઓ 'ટુકડો' + સં.] ટુકડા કરવા એ,
**ટુકડા-ખાઉ** વિ. [જુઓ 'ટુકડો' + 'ખાવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ.પ્ર.], **ટુકડા-ખોર** વિ. [ + ફા. પ્રત્યય] ટુકડા માગીને ખાનારું, ભિક્ષુક. (૨) (લા.) પરતંત્ર માણસ

**ટુકડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટુકડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ટુકડો, કટકી. (૨) વિદ્યાર્થીઓની કે લશ્કરીઓની નાની નાની મંડળી, 'પાર્ટી,' 'ડિટેચમેન્ટ.' (૩) માણસોનું સંખ્યા-બળ, 'કન્ટિન્જન્ટ'
**ટુકડી-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [જુઓ 'ટુકડી' + ફા. 'બન્દ્.'] ટુકડી-મંડળીના રૂપમાં રહેલું, ટોળી-રૂપ
**ટુકડો** પું. [જુઓ 'ટુક' + ગુ. 'ડું' ત. પ્ર. સ્વાર્થે] જુઓ 'ટુક.' [-ડા ખાવા (રૂ.પ્ર.) પરાધીન રીતે જીવવું. -ડા દેવા (રૂ.પ્ર.) ભિખારીને ખાવાનું દેવું. -ડા ના(-નાં)ખવા (રૂ.પ્ર.) આશરો આપવો. -ડા મા(-માં)ગવા (રૂ.પ્ર.) ભીખ માગવી. -ડા લેવા (રૂ.પ્ર.) માગી ખાવું. -ડા વહેંચવા (-વેંચવા) (રૂ.પ્ર.) ટુકડે ટુકડે આપવું]
**ટુકાવવું, ટુકાવું** જુઓ 'ટૂકવું'માં.
**ટુકુર ટુકુર** ક્રિ.વિ. [અનુ.] તાકી તાકીને જોવામાં આવે એમ
**ટુક્કલ** પું., (-લ્ય) સ્ત્રી. [હિં. તુક્કલ] મોટો પતંગ
**ટુચકી**[1] વિ. [જુઓ 'ટુચકું' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ટુચકું, ઠીંગણું
**ટુચકી**[2] સ્ત્રી. [રવા.] ચપટી. (૨) ચીમટી, ચૂંટી
**ટુચકું** વિ. [અનુ.] બઠકું, ઠીંગણું
**ટુચકો** પું. [અનુ.] મંતર-જંતરનો પ્રયોગ, ઇલમ, ટટકો. (૨) રસ ઊપજે તેવો ખૂબ નાનો વાર્તાપ્રસંગ, 'એનેક્ડોટ' [૦ કરવો (રૂ.પ્ર.) વહેમ મટાડવા માટે પ્રયોગ કરવો]
**ટુટવાણ** વિ. [જુઓ 'ટૂટવું' દ્વારા.] તૂટી જાય તેવું
**ટુટકાવવું** સ.ક્રિ. [રવા.] જુઓ 'ટટકાવવું.'
**ટુથ** પું. [અં.] દાંત
**ટુથ-પાઉ(-વ)ડર** પું. [સં.] દંત-મંજન
**ટુથ-પે(૦ઇ)સ્ટ** પું. ન. [અં.] દાંત સાફ રાખવાની ટ્યૂબમાં આવતી દવા (બ્રશથી દાંત ઘસવા માટેની)
**ટુથ-બ્રશ** પું. [અં.] ટુથ-પેસ્ટ દાંતે લગાડી ઘસવાની ઘોડાના વાળ કે એવા પદાર્થવાળી દાંડી. (૨) દાતણ
**ટુમ-ટુમ** સ્ત્રી. [રવા.] નાનું નગારું કે થાળી. (૨) થાળી વગાડી કરવામાં આવતી જાહેરાત, ઢંઢેરો
**ટુર** સ્ત્રી. [અં.] મુસાફરી, યાત્રા. (૨) સહેલગાહ
**ટુરિસ્ટ** ન. [અં.] મુસાફર, યાત્રિક. (૨) સહેલાણી
**ટુરિંગ** (ટુરિઙ્ગ) વિ. [અં.] મુસાફરીને લગતું
**ટુર્નામેન્ટ** સ્ત્રી., ન [અં.] હરીફાઈવાળી રમતગમત, ક્રીડા-યુદ્ધ, 'મૅચ'
**ટુલ** ન. [અં.] ઓજાર, હથિયાર
**ટુવાલ** પું. [અં. ટોવેલ્] અંગૂછો, પોંછણિયું
**ટુસકાવવું** જુઓ 'ટૂસકવું'માં.
**ટુહુ** ક્રિ. વિ. [રવા.] કોયલનો ટહુકો થાય એમ
**ટુહુ-કાર** પું. [રવા. + સં.] ટહુકા (મોર કે કોયલનો)
**ટુહુ-ટુહુ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ટુહુ,' –દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ટુહુ.'
**ટુહુ-રવ** પું. [ + સં. ] જુઓ 'ટુહુકાર.'
**ટું(-તું)કાર** પું. [જુઓ 'તું' + સં.] જુઓ 'તુંકાર,-રો.'
**ટુંકારવું** જુઓ 'તુંકારવું.' **ટુંકારાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ટુંકારાવવું** પ્રે, સ. ક્રિ.
**ટુંકારાવવું, ટુંકારાવું** જુઓ 'ટુકારવું'-'તુંકારવું'માં.

**ટુંબો** જુઓ 'ટૂંબો.'

**ટૂઈ** સ્ત્રી. એ નામનો એક છોડ

**ટૂ(-ટૂં)ક**[1] સ્ત્રી. શિખર, ટોચ (પહાડ વગેરેની)

**ટૂક**[2] સ્ત્રી. કવિતાની કડી, તૂક

**ટૂકવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ચોંટી પડવું, વળગી રહેવું. (ભૂ. કૃ.માં કર્તરિ પ્રયોગ.) ટુકાવું કર્મણિ., ક્રિ. ટુકાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ટૂટ** (-ટય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટૂટવું.'] જુઓ 'તૂટ.'

**ટૂટક** વિ. [જુઓ 'ટૂટવું' + ગુ. 'ક' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'તૂટક.'

**ટૂટકો** પું. જુઓ 'ટુચકો(૧).'

**ટૂટ-ફાટ** (ટૂટય - ફાટય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટૂટવું' + 'ફાટવું.'] જુઓ 'તૂટ - ફાટ.' [જુઓ 'તૂટ - ફૂટ.'

**ટૂટ-ફૂટ** (ટૂટય - ફૂટય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટૂટવું' + 'ફૂટવું.']

**ટૂ(-તૂ)ટ-ભંડોળ** (-ભણ્ડોળ) વિ. [જુઓ 'ટૂટવું' + 'ભંડોળ.'] તૂટી પડેલી મૂડીવાળું, દેવાળિયું

**ટૂટ-મૂટ** વિ. [જુઓ 'ટૂટવું,' – દ્વિર્ભાવ.] ભાગ્યું-તૂટ્યું. [० ખાટલે સૂવું (રૂ. પ્ર.) રિસાઈ જવું]

**ટૂટલ, -લું** વિ. [જુઓ 'ટૂટવું'–ભૂ. કૃ. 'એલ,' - 'લું' નું લાઘવ.] જુઓ 'તૂટલ,'-'લું.'

**ટૂટવું** અ. ક્રિ. [સં. ત્રુટ્‌- ત્રુટય-> પ્રા. તુટ્ટ, ટુટ્ટ-] જુઓ 'તૂટવું.'

**ટૂટાટૂટ** (-ટય) સ્ત્રી [જુઓ 'ટૂટવું,'–દ્વિર્ભાવ.] એકદમ પડાપડી, દરોડો

**ટૂટું-ફૂટું** વિ. [જુઓ 'ટૂટવું' + 'ફૂટવું,' -ભૂ. કૃ. 'ટૂટ્યું'–'ફૂટ્યું'–લઘુ ઉચ્ચારણ.] જુઓ 'તૂટું-ફૂટું.' ['તોટો.'

**ટૂટો** પું. [જુઓ 'ટૂટવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'તૂટો'-

**ટૂમણ** ન. [જુઓ 'ટૂંપણ,' -ઉચ્ચારણ-ભેદ.] કણક ગૂંદવાનું ઘી કે તેલ. (૨) મંતર-મંતરનો ટુચકો. (૩) ઓછું આવતાં થતી રીસ (મોટે ભાગે આ શબ્દ 'કામણ-ટૂમણ' -'ટામણ-ટૂમણ'ના રૂપમાં જોવા મળે છે.)

**ટૂચો** પું. [જુઓ 'ટોવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] પ્રવાહીનું બુંદ, ચૂવો. (૨) (તમાકુ વગેરેને) પાણી ટોવું એ. (૩) પ્યાલો. (૪) ખાડો. (૫) દર. (૬) નારું. (૭) ચૂંટિયો. (૮) પાંજેલા રૂનું પૂમડું. [-વા દેવા (રૂ. પ્ર.) મહેણાં મારવાં. -વા પાડવા (રૂ. પ્ર.) ટપકાં કરવાં. -વા મૂકવા (રૂ. પ્ર.) ટીપાં પાડવાં. ० પડવો (રૂ. પ્ર.) નારું પડવું] [સ.ક્રિ.

**ટૂસકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ડૂસકાં ભરવાં. ટુસકાવવું પ્રે.,

**ટૂં** ક્રિ. વિ. [રવા.] વાછૂટનો અવાજ થાય એમ

**ટૂંક**[1] જુઓ 'ટૂક.[1]'

**ટૂંક**[2] વિ. [જુઓ 'ટૂંકું;' -લાઘવ.] ટૂંકું. ('ટૂંક સમય' 'ટૂંક વખત' 'ટૂંક નોંધ' 'ટૂંક-માં' જેવા પ્રયોગોમાં મર્યાદિત અને થોડા સમાસમાં). [નથી.)

**ટૂંક**[3] (-કય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટોંકવું.'] ટોંકણી (વ્યાપક પ્રયોગ

**ટૂંક-જીવી** વિ. [જુઓ 'ટૂંકું' + સં. °જીવી પું.] ટૂંકી આવરદાવાળું, અલ્પાયુષી, અલ્પજીવી

**ટૂંકડું** વિ. [જુઓ 'ટૂંકું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] સાવ ટૂંકું. (૨) બઠડું, વામણું

**ટૂંકણી** સ્ત્રી. વ્યભિચારિણી સ્ત્રી, વેશ્યા

**ટૂંક-ભંડોળિયું** (-ભણ્ડોળિયું) વિ. [જુઓ 'ટૂંકું' + 'ભંડોળ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઓછી પૂંજીવાળું

**ટૂંક(-કા)-માં** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ટૂંકું' + ગુ. સા. વિ. ના અર્થનો 'માં' અનુગ.] સંક્ષેપમાં. (૨) સારાંશ-રૂપે

**ટૂંકાક્ષરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટૂંકું' + સં. અક્ષર + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] સંદર્ભમાં ગ્રંથો વગેરે તેમજ પારિભાષિક શબ્દોના આરંભના તેમ સ્પષ્ટતા ખાતર વચ્ચેના વર્ણોની સંક્ષિપ્તાક્ષરી. (૨) વર્ણોના ટૂંકા પ્રકારના સંકેતોની લેખન-પદ્ધતિ, 'શોર્ટ-હેન્ડ' (ર. વા.) [સંક્ષેપ, લાઘવ

**ટૂંકાણ** ન. [જુઓ 'ટૂંકાવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.]

**ટૂંકાવવું** જુઓ નીચે 'ટૂંકાવું'માં.

**ટૂંકાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ટૂંકું,' -ના. ધા.] ટૂંકું થવું. ટૂંકાવવું પ્રે., સ. ક્રિ. [મે લાકડાં. (વહાણ.)

**ટૂંકી** સ્ત્રી. ફાળકાનો માર્ગ રાખવા મૂકવામાં આવતાં આડાં

**ટૂંકું** વિ. લંબાઈ ઊંચાઈ કદ ગતિ અંતર સમય વગેરેમાં ખૂબ ઓછું (જેમકે 'ઠીંગણું' 'બઠડું' 'નજીકનું' 'થોડું' 'સંક્ષિપ્ત' વગેરે). [-કી ચાલ (-લ્ય) (રૂ. પ્ર.) નજીક નજીક પગલાં પડે એવી ગતિ. -કી દૃષ્ટિ, -કી નજર (રૂ. પ્ર.) આંખની ઓછી શક્તિ, (૨) બુદ્ધિની ઊણપ. (૩) અનુદાર વૃત્તિ, કંજૂસાઈ, લોભવૃત્તિ. -કી વાર્તા (રૂ. પ્ર.) એકાદ પ્રસંગને લઈ લખાતી વાર્તા, નવલિકા, 'શૉર્ટ સ્ટોરી.' ० આયુષ(-ષ્ય) (રૂ. પ્ર.) ટૂંકી જિંદગી. ० કરવું (રૂ. પ્ર.) ઝટ પતાવવું. (૨) જાનથી તરત ખતમ કરવું. (૩) પતાવી નાખવું. ० કાતરવું (રૂ. પ્ર.) વહેલું પતાવવું. (૨) અટકાવી દેવું, થંભાવી દેવું. ०ટચ (રૂ.પ્ર.) તદ્દન ટૂંકું. ० નામ (રૂ. પ્ર.) નામ વગેરેના આદ્યાક્ષર લખાયા હોય એવી રીતનું નામ ('કે. કા. શા.' જેમ) -કે પકડવું (રૂ. પ્ર.) વાતમાં અધવચ બાંધી લેવું. -કે પતાવવું (રૂ. પ્ર.) જલદી નિકાલ કરવો]

**ટૂંગારવું** સ. ક્રિ. [રવા.] એકઠું કરવું. (૨) ફળ તોડવું. (૩) ચાંચ મારવી. ટૂંગારાવું કર્મણિ., ક્રિ. ટૂંગારાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ટૂંગારાવવું, ટૂંગારાવું** જુઓ 'ટૂંગારવું'માં.

**ટૂંટ** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. 'ટુંટ વિ. 'છિન્ન ભિન્ન અંગોવાળું' દ્વારા] વાંસાનાં બેમાંથી એક યા બેઉ હાડકાં બહાર ઊપસી આવવાથી થતો ઢેકો, ખૂંધ

**ટૂંટણિયું** ન. [જુઓ 'ટૂંટ' + ગુ. 'અણું' + 'ઇયું' ત.પ્ર.] જુઓ 'ટૂંટિયું(૨).'

**ટૂંટડું(-ળું,-ણું)** વિ. [જુઓ 'ટૂંટ' + ગુ. 'ડું'–'ળું' ત. પ્ર.] ટૂંટ નીકળી હોય તેવું [રહેલું હોય એમ

**ટૂંટ-મૂંટ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ટૂંટ,'–દ્વિર્ભાવ.] ટૂંટિયું વાળીને

**ટૂંટળું(-ણું)** જુઓ 'ટૂંટડું.'

**ટૂંટિયું** ન. [જુઓ 'ટૂંટ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] વાંસાનો ભાગ બહાર પડતો દેખાય એમ બધાં અંગોને સંકોડી પડી રહેવાની સ્થિતિ. (૨) (લા.) કાગળિયું, 'કૉલેરા'

**ટૂંટિયો** પું. [જુઓ 'ટૂંટિયું.'] (લા.) તાણો બનાવતાં ભૂલથી ગૂંથવાઈ જતો તાર

**ટૂંકું**[1] વિ. [સં. टुंटुक- > પ્રા. टुंटुअ-] આકારમાં નાનું, ઝીણકું. (૨) ઠૂંઠું, ટૂંડલું, ખોડવાળું. (૩) દુષ્ટ, નીચ

**ટૂંકું**[2] ન. [રવા.] ખડખડાટ

**ટૂંડ** સ્ત્રી. [સં. तुण्ड ન., 'માથું'] (લા.) મચ્છર માખી વગેરેની લોહી ચૂસનારી મોઢા આગળની નળી કે સળી (સૂંઢના પ્રકારની). (૨) શિંગ

**ટૂંડી** સ્ત્રી. પાંદડાં વગરની નાની ડાળી કે ડાંખળી. (૨) શિંગ. (૩) કૂવા કે વાવમાંની તળાની કૂંડી, કડવો

**ટૂંડું** ન. [સં. तुण्डक- > પ્રા. तुंडअ-, 'માથું'] (લા.) ઘાણીની લાટનો છેડાનો નીચલો ગોળ ભાગ. (૨) વિ. તુંડમિજાજી. (૩) ધૂર્ત. (૪) ઠૂંઠું કે ટૂંકા હાથવાળું

**ટૂંપ(-પે)-ટૂંપ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ટૂંપવું,'-દ્વિર્ભાવ.] (લા.) સાંધામાંથી ટૂપાઈ ગયેલું-અકડાઈ ગયેલું હોય એમ

**ટૂંપણ** ન. [જુઓ 'ટૂંપવું.' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ટૂંપવું એ, ટૂંપવાની ક્રિયા, ટૂમણ. (૨) (લા.) ચૂંટવાની ક્રિયા. (૩) (વાળ) લોચ કરવાની ક્રિયા. (૪) ટૂંપવા માટેનું ઘી યા તેલ. (૫) ચર્ચા-વિચારણા

**ટૂંપણું** ન. [જુઓ 'ટૂંપવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ટૂંપણ(૧)(૨)(૫).' (૨) ટૂંપવાનું ઓજાર

**ટૂંપવું** સ. ક્રિ. [અનુ.] મૂળમાંથી ઉપાડવું, ચૂંટવું. (૨) (રૂને કાલામાંથી) બહાર કાઢવું. (૩) ગૂંદવું, ગદડવું, દબાવીને કસણવું. (૪) (લા.) માનસિક રીતે કચડવું. (૫) મહેણાં મારવાં. (૬) જુલમ કરવો. (૭) માર મારવો, ટીપી નાખવું. [ ટૂંપી ના(-નાં)ખવું (રૂ. પ્ર.) મહેણાં મારવાં. (૨) મારી નાખવું. ખતમ કરવું ] **ટૂંપાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ટૂંપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ટૂંપામણ** ન. [જુઓ 'ટૂંપવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ. પ્ર.] ટૂંપાવવાની ક્રિયા. (૨) ટૂંપાવવાની મજૂરી

**ટૂંપાવવું, ટૂંપાવું** જુઓ 'ટૂંપવું'માં.

**ટૂંપિયો**[1] પું. [જુઓ 'ટૂંપવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] (વાળ ટૂંપવાનો-ચૂંટવાનો) નાનો ચીપિયો

**ટૂંપિયો**[2] પું. [જુઓ 'ટૂંપો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) ગળામાં ચપોચપ થાય તેવું સોના વગેરેનું એક ઘરેણું

**ટૂંપે-ટૂંપ** જુઓ 'ટૂંપ.'

**ટૂંપો** પું. [જુઓ 'ટૂંપવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] (લા.) ગળાનું વર્તુલ તદ્દન દબાઈ જતાં શ્વાસ રૂંધાઈ જાય એ પ્રકારનો ફાંસો, ગળે-ફાંસો. [૦ ખાવો (રૂ. પ્ર) ગળે ફાંસો બાંધી મરી જવું. ૦ દેવો (રૂ. પ્ર.) ગળે ફાંસો બાંધી મારી નાખવું.]

**ટૂંબો** પું. [રવા.] પ્રબળ ટપલો કે ધબ્બો. (૨) (લા.) મહેણું [ -બા ખાવા (રૂ. પ્ર.) માથામાં ધબ્બા તેમજ મહેણાં પામવાં. -બા મારવા (રૂ. પ્ર.) મહેણાં સંભળાવવાં]

**ટૂંવો**[1] પું. આંખના દુખારામાં દૂધ તેલ ભેગાં કરી એનું આંખમાં નાખવામાં આવતું ટીપું

**ટૂંવો**[2] પું. પગ વિનાની ઇયળ

**ટેઇપ** જુઓ 'ટેપ.'

**ટેઇપ-રેકૉર્ડર** જુઓ 'ટેપ-રેકૉર્ડર.'

**ટેઇપ-રેકૉર્ડિંગ** (-ડિઙ્) જુઓ 'ટેપ-રેકૉર્ડિંગ.'

**ટેઇપ-મશીન** જુઓ 'ટેપ-મશીન.'

**ટેઇલર** જુઓ 'ટેલર.'

**ટેઇસ્ટ** પું. [અં.] સ્વાદ, લહેજત

**ટેક** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટકવું' દ્વારા.] સંકલ્પની દૃઢતા, વટ, ટેકી-લાપણું, પણ, પ્રતિજ્ઞા-બદ્ધતા. (૨) (લા.) ગેય ચીજનું ધ્રુવપદ. [૦નો તારો (રૂ. પ્ર.) પ્રબળ ટેકીલું]

**ટેકણ** ન. [જુઓ 'ટેકવવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] આધાર, અઢીંગણ. (૨) ઠેસી, અડચણ. (૩) છાજ છાપરાં વગેરેને ટેકો આપતા લાકડું પથ્થર લોખંડ વગેરે-ના રૂપનો આધાર [કેંદ્ર, 'ફલ્ક્રમ'

**ટેકણ-બિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [ + સં., પું.] ટેકણનું આધાર-

**ટેકણિયું** ન. [ + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નળિયાં વગેરે ચાળતાં મુકાતું નળિયાના ટુકડાનું અઢીંગણ

**ટેકરડો** પું. [જુઓ 'ટેકરો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનો ટેકરો [જમીન

**ટેકરા-ટેકરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટેકરો' + 'ટેકરી.'] ઊંચી નીચી

**ટેકરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટેકરો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ટેકરો. (૨) (લા.) ટેકરા-ડુંગર-પહાડનું શિખર, ટોચ

**ટેકરું** ન. [જુઓ 'ટેકરો,' અરુચિમાં ન.] (લા.) રોટલો, ઢેબરું

**ટેકરો** પું. [ દે. પ્રા. टेक्करअ-, સ્થળ, પ્રદેશ ] કુદરતી યા પવને ઉડાડેલી ધૂળ-રેતી વગેરેથી જમીનની સપાટી ઉપરનો જામેલો ડુંગરથી ઘણો નાનો આકાર ('ટેકરો' કુદરતી અને 'ટીંબો' ભાંગી પડેલી વસાહતનો)

**ટેકલું** વિ. [જુઓ 'ટેક'+ગુ. 'લું' ત. પ્ર.] ટેકીલું, ટેકવાળું

**ટેક(-કા)વવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ટેકો,'-ના. ધા.] ટેકો આપવો, આધાર આપવો. (૨) (લા.) નભાવવું, પોષવું ('ટેકાવવું' વ્યાપક નથી.) **ટેકવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ટેકવાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ટેકાવાવવું, ટેકવાવું** જુઓ 'ટેકવવું'માં.

**ટેકસ** સ્ત્રી. નાની ખીલી, ચૂંક

**ટેકા-ઉદ્યોગ** પું. [જુઓ 'ટેકો' + સં.] ટેકો આપનારી કોઈ પણ સહાયક ઉત્પાદક ધંધાકીય પ્રવૃત્તિ, 'સપોર્ટિંગ ઇન્ડસ્ટ્રી' [જુઓ 'ટેકણ.'

**ટેકાણ** ન. [જુઓ 'ટેકવવું' + ગુ. 'આણ' કૃ. પ્ર.]

**ટેકા-દાર** વિ. [ જુઓ 'ટેકો' + ફા. પ્રત્યય.] ટેકો આપ-નારું, આધારરૂપ બનેલું, અનુમોદક

**ટેકા-ભાવ** પું. [જુઓ 'ટેકો' + સં.] કિંમતને સહાયક થઈ પડે તેવી બીજી કિંમત, 'સપોર્ટ પ્રાઇસ'

**ટેકાવ** પું. [જુઓ 'ટેકાવવું.'] ટેકો, આધાર. (૨) આધાર-બિંદુ, 'ફલ્ક્રમ'

**ટેકાવવું** જુઓ 'ટેકવવું.' ('ટેકાવવું' વ્યાપક નથી.)

**ટેકિયું** વિ. [જુઓ 'ટેક'+ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] જુઓ 'ટેકીલું.'

**ટેકિયો** પું. ગાલ ઉપરનું વાળનું થોભિયું, થોભિયો, થોભો

**ટેકી**[1] વિ. [જુઓ 'ટેક' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ] ટેકા-વાળું, ટેકિયું, અડગ નિશ્ચયવાળું, સ્વાભિમાની

**ટેકો** પું. [જુઓ 'ટકવું' દ્વારા.] આધાર, અવલંબન. (૨) આધારનું સાધન, ટેકણ, થાંભલી, 'ટ્રસ.' (૩) ત્રાંસો આધાર, ખૂણિયો, 'બ્રૅકેટ.' (૪) (લા.) અનુમોદન, સંમતિ.

[૦ આપવો, ૦ દેવો (રૂ. પ્ર.) અનુમોદનના શબ્દ કહેવા. ૦ મળવો (રૂ. પ્ર.) અનુમોદન મળવું]

**ટેકો-મીટર** ન. [અં.] યંત્રની ઝડપ માપનારું યંત્ર

**ટેક્નિક** સ્ત્રી. [અં.] તે તે વિષયની કળ, યંત્રાદિકની રચનાની વિશિષ્ટ ખૂબી

**ટેક્નિકલ** વિ. [અં.] યાંત્રિક રચના સંબંધી. (૨) તે તે વિદ્યાને લગતું, પારિભાષિક, શાસ્ત્રીય

**ટેક્નિશિયન** વિ. [અં.] તે તે વિષયની યાંત્રિક ઝીણવટનું જ્ઞાન ધરાવનાર નિષ્ણાત

**ટેક્નોલૉજી** સ્ત્રી. [અં.] યંત્રવિજ્ઞાન, યંત્ર-વિદ્યા

**ટેક્સ** પું. [અં.] કર, વેરો

**ટેક્સી** સ્ત્રી. [અં.] ભાડૂતી મોટર-કાર

**ટેક્સ્ટ** સ્ત્રી. [અં.] મૂળ પાઠ, મૂળ વાચના

**ટેક્સ્ટ બુક** સ્ત્રી. [અં.] અભ્યાસક્રમનું માન્ય થયેલું પાઠ્ય પુસ્તક

**ટેક્સ્ટાઇલ** વિ. [અં.] કાપડના વણાટકામને લગતું

**ટેગ** સ્ત્રી. [અં.] દોરી

**ટેગરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટેગરડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઉતરડની જેમ ઉપરાઉપર કરવામાં આવતો ખડકલો

**ટેગરડો** પું. [રવા.] મોટી ટેગરડી, મોટી ઉતરડ, મોટો ખડકલો

**ટેચ** (-ચ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] કચકચ, તકરાર. (૨) (લા.) અહંતા, ગર્વ. (૩) મશ્કરી, હાંસી, ટીખળ

**ટેટ-મૂળ** ન. એક પ્રકારના ઝાડનું ઔષધોપયોગી મૂળિયું

**ટેટાં** ન. બ. વ. [જુઓ 'ટેટું.'] (લા.) ગાલનો ઊપસેલો માંસલ ભાગ

**ટેટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટેટો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ટેટો, ફટાકડો. (૨) ફુગ્ગો. (૩) કાનમાં પહેરવાની ભૂંગળી. (૪) ચીભડાંની એક ખાસ જાત, ખડબૂચું, તળિયું, સકર-ટેટી

**ટેટું** ન. [જુઓ 'ટેટો.'] પગના નળાની પાછળનો માંસલ ભાગ. (૨) બરડું મૂળ

**ટેટો** પું. [અનુ.] ફટાકડો. (૨) બંદૂકનું કારતૂસ. (૩) વડનું ફળ. (૪) (લા.) પક્ષીનું નાનું બચ્ચું, પેટો

**ટેઠવા** પું., બ. વ. [રવા.] બાકળા, ડૂંઠા, ઘૂઘરી

**ટેડ** (ટેડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટેડું.'] ટેડાપણું, વાંકાઈ. (૨) કાટખૂણે ન હોવાપણું

**ટેડ-પડ** (ટેડ્ય-પડ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] જુઓ 'ટડ-પડ.'

**ટેડાઈ** (ટેડાઇ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટેડું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ટેડાપણું, વાંકાઈ, ટેડ

**ટેડું** (ટેડું) વિ. [જુઓ 'ટેઢું.'] જુઓ 'ટેઢું.'

**ટેઢાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટેઢું' + હિં., ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ટેડાઈ.'

**ટેઢું** વિ. [હિં. ટેઢા] એક બાજુ થોડું ઢળીને ઊભું રહેલું, ત્રાંસું ખડું. (૨) (લા.) મિજાજી, રોફવાળું. (૩) વિરોધ કરનારું

**ટેનન્સી** સ્ત્રી. [અં.] ભાડૂત તરીકે રહેવાપણું

**ટેનરી** સ્ત્રી. [અં.] ચામડાના ઉદ્યોગનું સ્થળ, ચર્માલય

**ટેનિન** ન. [અં.] ચામડાં કમાવવામાં ઉપયોગી એક વનસ્પતિજન્ય પદાર્થ

**ટેનિસ** ન. [અં.] જાળીવાળા બૅટ અને રબ્બરના દડાથી રમવામાં આવતી એક અંગ્રેજી રમત. (સંજ્ઞા.)

**ટૅન્ક** (ટૅઙ્ક) સ્ત્રી. [અં.] (પોલાદી બખ્તરવાળી) તોપ-ગાડી, રણ-ગાડી. (૨) તળાવ. (૩) પાણીની ટાંકી. (૪) તેલની ટાંકી

**ટૅન્કર** (ટૅઙ્કર) ન. [અં.] પાણીની ટાંકીવાળું વાહન. (૨) તેલ-ભર્યું હોય તેવું વહાણ કે આગબોટ

**ટૅન્ક-વૅગન** (ટૅઙ્ક-) ન. [અં.] પાણીની ટાંકીવાળો રેલગાડીનો ડબો-(૨) તેલની ટાંકીવાળો રેલગાડીનો ડબો

**ટેન્ટ** પું. [અં.] તંબુ

**ટેન્ટેલમ** ન. [અં.] એ નામની એક મૂળ ધાતુ (ર. વિ.)

**ટેન્ડર** ન. [અં.] કોઈ પણ કામ કરાવવા કે વેચાણ આપવા વગેરેની અગાઉથી માગણી કરવાનું પત્રક. [૦ ભરવું (રૂ. પ્ર.) ટેન્ડરના કાગળમાં ભાવ-તાલ ભરવા. ૦ મા(-માં)ગવું (રૂ. પ્ર.) ભાવ-તાલ લિખિત રૂપમાં માગવા]

**ટેન્ડર-મની** પું., બ. વ. [અં.] ટેન્ડર આપનાર પાસેથી સૂથીની લેવાતી રકમ

**ટે(૦ઈ)પ** સ્ત્રી. [અં.] રેકૉર્ડિંગ મશીનમાં વપરાતી ધ્વનિ પકડનારી પટ્ટી. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) રેકૉર્ડિંગ મશીન ઉપર બોલનારની વાણી પટ્ટીમાં ઝીલી લેવડાવવી. (૨) આક્રમણ કરી કબજે કરી લેવું]

**ટેપ** સ્ત્રી. [અં.] પાણીની કોઈ પણ પ્રકારની પાતળી નળી. (૨) માપવાની પટ્ટી. (૩) કાગળ સાંધવાની ગૂંદરવાળી પટ્ટી

**ટેપ-ટેપાં** ક્રિ. વિ. [રવા] ધરાઈને ખાતાં પેટ ઊપસી આવ્યું હોય એમ

**ટે(૦ઈ)પ-મશિન** ન. [અં.] જુઓ 'ટેપ-રેકૉર્ડર.' (૨) બજારમાં થતી વધઘટના ભાવ સેન્ટ્રલ એક્સ્ચેંજ દ્વારા દલાલની પેઢીમાં નોંધતું યંત્ર

**ટે(૦ઈ)પ-રેકૉર્ડર** ન. [અં.] ધ્વનિ પકડનારી પટ્ટીનું યંત્ર

**ટે(૦ઈ)પ-રેકૉર્ડિંગ** ન. [અં.] ટેઇપ-રેકૉર્ડર યંત્ર દ્વારા પટ્ટી ઉપર ધ્વનિ પકડવાનું કાર્ય

**ટેફલા** સ્ત્રી. વર્ષમાં ત્રણ વાર ફળ આપતા આંબાની એ નામની કેરીની જાત [એક જાત

**ટેબરી** સ્ત્રી. મીઠા પાણીમાં થતી ભીંગડાવાળી માછલીની

**ટેબલ** ન. [અં.] કોષ્ઠક, કોઠો. (૨) (ખુરસી સામે લેખન વગેરે માટે રાખવામાં આવતી ખાનાંવાળી) ઊભી પાટ, મેજ

**ટેબલ-ક્લૉથ** ન. [અં.] મેજ ઢાંકવાની ચાદર

**ટેબલ-બૉય** પું. [અં.] હોટેલ વગેરેમાં પીરસવાનું કામ કરનારો છોકરો [મોટો ચમચો

**ટેબલ-સ્પૂન** પું. [અં.] (મેજ ઉપર જમનારાઓ માટેનો)

**ટેબ્લેટ** સ્ત્રી. [અં.] ચપટ આકારની ગોળી. (૨) સ્ટેશનમાંથી આગગાડી પસાર થવા માટે આપવાનું ગોળાકાર ચકતું [રજૂ થતું દશ્ય

**ટેબ્લો** પું. [અં.] સામાન્ય રીતે પ્રવેશને અંતે નાટકમાં

**ટેભલો** પું. [જુઓ 'ટેભો' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (કટાક્ષમાં યા તિરસ્કારમાં) દરજી

**ટેભાવવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ટેભો, ના. ધા.] મોટા મોટા

ટેભા-બખિયા લેવા, મોટા ટાંકા મારવા
**ટેભૂરી** સ્ત્રી. એ નામનું એક જાતનું ઝાડ
**ટેભો** પું. [રવા.] ટાંકો, બખિયો, સાંધો. [-ભા તૂટી જવા (રૂ. પ્ર.) થાકી જવું, શક્તિમાન ન રહેવું. -ભા-તોડ (રૂ. પ્ર.) શક્તિ હરી લે તેવું. -ભા દેવા, -ભા લેવા (રૂ. પ્ર.) બખિયા મારવા. -ભા ન ઝીલવા (રૂ. પ્ર.) થાકી રહેવું. -ભો મારવો (રૂ. પ્ર.) ટાંકો ભરવો] [વખત, ટાંકણું
**ટેમ (ટેમ)** પું. [અં. ટાઇમ્] ટાણું, મુકરર કરેલો સમય,
**ટેમલો** પું. તાંદળજાની ભાજી
**ટેમ્પરરી** વિ. [અ.] હંગામી, કામચલાઉ
**ટેમ્પરેચર** ન. [અં.] હવામાન. (૨) તાવની ગરમીનું માપ. [૦ હોવું (રૂ. પ્ર.) શરીરમાં થોડા ઝાઝા તાવની અસર હોવી]
**ટેય-ખાનું** ન. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'ખાનું.'] ગરમી ન લાગે એ પ્રકારની યાંત્રિક રચનાવાળો ઓરડો કે ખંડ, 'એર-કન્ડિશન્ડ રૂમ'
**ટેર (-રય)** સ્ત્રી. [હિં.] રાગ-રાગિણી ગાતાં લઈ જવામાં આવતી ટીપ સુધીની ખેંચ, તાર
**ટેરવવું** સ. ક્રિ. ખાટલો ભરતાં ઊંચો કરવાના પાયાને ઊંચો કરી કાથી ચડાવ્યા કરવી. **ટેરવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ટેર-વાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ
**ટેરવાવવું, ટેરવાવું** જુઓ 'ટેરવવું'માં,
**ટેરવું**[1] ન. નાક જીભ આંગળાં વગેરેનો છેડાનો ભાગ. (૨) હાથીની સૂંઢનો છેડો [ટેરાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**ટેરવું**[2] સ. ક્રિ. જુઓ 'ટેરવવું.' **ટેરાવું** કર્મણિ., ક્રિ.
**ટેરા-કોટા** પું. [અં.] માટીનાં પકવીને કરેલાં રમકડાં (ખાસ કરી ખોદકામમાંથી પ્રાચીન કાલનાં મળી આવતાં)
**ટેરાવવું, ટેરાવું** જુઓ 'ટેરવું'માં.
**ટેરિફ** સ્ત્રી. [અં.] જગાત મહેસૂલ વગેરેનો દર. (૨) એવા દરની યાદી. (૩) રેલવેના નૂર વિશેના ધારાની ચોપડી
**ટેરિફ બોર્ડ** ન. [અં.] ટેરિફ વિશેની સમિતિ કે મંડળી
**ટેરી** સ્ત્રી. એ નામનો એક જંગલી વેલો [દળી
**ટેરુ** સ્ત્રી. ઘોડાના પલાણની નીચે રાખવામાં આવતી પાતળી
**ટેરેલિન** ન. [અં.] પ્લાસ્ટિક જેવા પદાર્થમાંથી કરેલા તંતુ અને સુતરાઉ યા ઊની કે રેશમી તંતુના સંમિશ્રણવાળું ખાસ પ્રકારનું કાપડ
**ટેરો**[1] પું. [વ્રજ.] (ખાસ કરીને વૈષ્ણવ મંદિરોમાં ગર્ભદ્વાર પર કે આગલી તિબારીમાં રખાતો) પડદો, અંતરપટ. (પુષ્ટિ.) [મોટી વસ્તુ
**ટેરો**[2] પું. પથ્થર જેવી કઠણ ચીજ. (૨) ગાંગડો. (૩)
**ટે(ૅઇ)લર**[1] પું. [અં.] દરજી, સર્ક. (૨) દોરીનું કોકડું, રીલ
**ટેલર**[2] પું. [અં.] (બેંકમાંનો) શરાફી કરનાર ઇસમ
**ટેલિ-કોમ્યુનિકેશન** ન. [અં.] વીજળીનાં સાધનોથી સાધ-વામાં આવતો વ્યવહાર
**ટેલિગ્રાફ** પું. [અં.] તાંબાનાં દોરડાં મારફત દૂર દૂર સંદેશો મોકલવાની ક્રિયા અને એની સામગ્રી. [૦ કરવો, ૦ મૂકવો, ૦ મોકલવો (રૂ. પ્ર.) તારથી સંદેશો મોકલવો]
**ટેલિગ્રાફ ઑફિસ** સ્ત્રી. [અં.] તાર-ઑફિસ
**ટેલિગ્રાફર, ટેલિગ્રાફિસ્ટ** વિ. [અં.] ટેલિગ્રાફ ઉપર કામ કરનાર (વ્યક્તિ)
**ટેલિગ્રાફિક, -કલ** વિ. [અં.] ટેલિગ્રાફને લગતું
**ટેલિગ્રામ** પું. [અં.] ટેલિગ્રાફના પ્રકારનો સંદેશો, તાર
**ટેલિ-ટાઇપ-રાઇટર** ન. [અં.] જુઓ 'ટેલિ-પ્રિન્ટર' (યંત્ર).
**ટેલિપથી** સ્ત્રી. [અં.] દૂર રહેલાંઓનાં મનના સંદેશા અદૃશ્ય અચિંત્ય રીતે મળવાની પ્રક્રિયા, વિચાર-સંક્રમણ, વિચાર-સંદેશો
**ટેલિ-પ્રિન્ટર (-પ્રિણ્ટર)** ન. [અં.] તાંબાનાં દોરડાં દ્વારા યા રેડિયોની રીતે ટાઇપ-રાઇટરની જેમ એક સ્થળે ટાઇપ થતાં બીજે સ્થળે ટાઇપ થવાનું યંત્ર [કામ કરનાર કારીગર
**ટેલિપ્રિન્ટર-ઑપરેટર (-પ્રિણ્ટર-)** વિ, ટેલિ-પ્રિન્ટર ઉપર
**ટેલિફોન** પું. [અં.] તાંબાનાં દોરડાંથી યા દોરડાં વિના પણ (રેડિયોની પદ્ધતિએ) કરવામાં આવતી વાતચીત. [૦ કરવો, ૦ જોડવો (રૂ. પ્ર.) નક્કી કરેલા આંકડા યંત્રમાં ફેરવવા] [સંભાળનાર વ્યક્તિ
**ટેલિફોન-ઑપરેટર** વિ. [અં.] ટેલિફોનની આવ-જાવ
**ટેલિફોન-ડિરેક્ટરી** સ્ત્રી. [અં.], **ટેલિફોન-સૂચિ(-ચી)** સ્ત્રી. [+ સં.] ટેલિફોન ધરાવનારાઓની અકારાદિક્રમની છપાયેલી સૂચિનું પુસ્તક
**ટેલિ-મીટર** ન. [અં.] જમીનનું અંતર માપનાર યંત્ર
**ટેલિવિ-ઝન** ન. [અં.] દૂર બનતી ઘટનાને તે તે સ્થળે યંત્ર-માંના નાના પડદા ઉપર એ જ સ્વરૂપમાં બતાવવાની યાંત્રિક યોજના [યંત્ર, દૂરબીન
**ટેલિસ્કોપ** પું. [અં.] દૂરની વસ્તુઓ જોવાનું યંત્ર, દૂરદર્શક
**ટેલુરિયમ** ન. [અં.] એક મૂળ ધાતુ (ર. વિ.) [પદ્ધતિ
**ટેલેક્સ** ન. [અં.] સંદેશા-વ્યાવહારની એક ખાસ નવી
**ટૅલો** સ્ત્રી. [અં.] ચરબી
**ટેવ (-વ્ય)** સ્ત્રી. આદત, હેવા. ('ટેવ' સારી પણ હોઈ શકે, 'ખો' 'લત' ખરાબ જ). (૨) વર્તણૂક, રીત-ભાત
**ટેવડા(-રા)વવું** જુઓ 'ટેવવું'માં.
**ટેવણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટેવવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ટેવવું એ, અંદાજ કરવો-લગાવવો એ, ધારણા, અટકળ
**ટેવરા(-ડા)વવું** જુઓ 'ટેવવું'માં.
**ટેવવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ટેવ,'-ના.ધા.] અંદાજ લગાવવો, ધારવું, આશરો લગાવવો, અટકળવું. (૨) થોડું થોડું રેડવું. (૩) સહવાસમાં રહેવું, ટાળો કરવો. **ટેવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ટેવાવવું**, **ટેવડા(-રા)વવું** પ્રે., સ. ક્રિ. ('ટેવાવવું' વ્યાપક નથી.)
**ટેવાવવું, ટેવાવું** જુઓ 'ટેવવું'માં.
**ટેવાળવું** અ. ક્રિ. [રવા.] મોઢે માંડી પી જવું. (૨) ગળી જવું, ઉચાપત કરવું. (૩) ભાગી જવું, નાસી જવું, પલા-યન કરવું. **ટેવાળાવું** ભાવે., ક્રિ. **ટેવાળાવવું** પ્રે.,સ. ક્રિ.
**ટેવાળાવવું, ટેવાળાવું** જુઓ 'ટેવાળવું'માં.
**ટેશ(-સ)ન** [અં. સ્ટેશન્] આગગાડીનું ચડવા ઊતરવાનું મથક, 'સ્ટેશન'
**ટેશી(-સી)** (ટૅશી, -સી) સ્ત્રી. પતરાજી, શેખી, બડાઈ, ટીસી. [૦ મારવી (રૂ. પ્ર.) પતરાજી કરવી]
**ટેશી(-સી)-ખોર** વિ. [+ ફા. પ્ર.] પતરાજી કરનારું, બડાઈ-

ખોર, શોખીખોર [આનંદ, સહેલગાહ

**ટેસ** (ટેસ) પું. [અં. ટેઇસ્ટ્] સ્વાદ, લહેજત. (૨) મોજ

**ટેસન** જુઓ 'ટેશન.'

**ટેસરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટેશી' દ્વારા.] બડાશ, ડંફાસ (ખોટી મોટાઈ કહી બતાવવાની ક્રિયા) (ન. મા.)

**ટેસી**[1] જુઓ 'ટેશી.'

**ટેસી**[2] (ટૅસી) વિ. [જુઓ 'ટેસ'+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] સ્વાદવાળું, લહેજતદાર. (૨) મોજ માણનારું, લહેર કરનારું

**ટેસું** વિ. [અનુ.] તદ્દન પાકી ગયેલું, પાકીને ફાટું ફાટું થઈ રહેલું (ફળ.) (૨) ન. તદ્દન પાકી ગયેલું ફળ

**ટેસ્ટ**[1] પું., સ્ત્રી. [અં.] ચકાસણી, તપાસ, પરીક્ષા, કસોટી (૨) અજમાયેશ. (૩) બે દેશો વચ્ચે રમાતી ક્રિકેટ-મૅચ

**ટેસ્ટ**[2] જુઓ 'ટેઇસ્ટ.' [કશા-નળી

**ટેસ્ટ-ટયૂબ** સ્ત્રી. [અં.] કસોટી કરવા માટેની કાચની નળી,

**ટેસ્ટામેન્ટ** ન. [અં.] બાઇબલ (યહૂદીઓનું 'ઓલ્ડ' અને ખ્રિસ્તીઓનું 'ન્યૂ'), જૂના નવા કરાર. (સંજ્ઞા.)

**ટેં** (ટૅં) ક્રિ. વિ. [રવા.] થાકી ગયું હોય એમ, લોથપોથ. (૨) હતાશ, કાયર. (૩) ચકચૂર

**ટેંક** જુઓ 'ટૅન્ક.'

**ટેંકર** જુઓ 'ટૅન્કર.'

**ટેંક-વૅગન** જુઓ 'ટૅન્ક-વૅગન.'

**ટેંકાર, -રો** (ટૅંકાર, -રો) પું. [રવા.] મોરનો ટહુકાર

**ટેંકાવડા(-રા)વવું** (ટૅંકા-) જુઓ 'ટેંકાવવું'માં.

**ટેંકાવવું** (ટૅંકાવવું) સ. ક્રિ. [રવા.] આશા આપી અધીરું કરવું. **ટેંકાવાવું** (ટૅંકાવાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ટેંકાવડા(-રા)વવું** (ટૅંકા.) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ટેંગડી** (ટૅંગડી) પું. [રવા.] ગર્વ, અભિમાન. (૨) તોબરો ચડાવવો એ, અરુચિ કે રીસને કારણે મોં ભારે કરવું એ. [૦ ઊતરી જવો (રૂ. પ્ર.) ગર્વખંડન થવું. (૨) નરમ થવું. ૦ ચઢ(-ઢ)વો (રૂ. પ્ર.) ગુસ્સો થવો]

**ટેંગરો** (ટૅંગરો) સ્ત્રી. એ નામનું એક ઝાડ

**ટેંચ** (ટૅંચ્ય) સ્ત્રી. એ નામની માછલીની એક જાત

**ટેંટ**[1] (ટેન્ટ) જુઓ 'ટેન્ટ.'

**ટેંટ**[2] (ટૅંટ) ન. ભીંડી કે રૂનું કાલું [(૩) જુઓ ટીંહું.'

**ટેંડું** (ટૅંડું) ન. નાનું બકરું, ટાંડું. (૨) અફીણનો બંધાણી.

**ટેં ટેં** (ટૅં-ટૅં) ક્રિ. વિ. [રવા.] અણગમાનો બડબડાટ થાય એમ. (૨) પતરાજીનો ગર્વ થાય એમ

**ટેંડર** (ટેન્ડર) જુઓ 'ટેન્ડર.'

**ટેંડરવું**[1] (ટૅંડરવું) જુઓ 'ટીંડોરું.' [હિંસ્ર પશુ

**ટેંડરવું**[2] (ટૅંડરવું), **ટેંડું** (ટૅંડું) ન. ચિત્તા જેવું એક નાનું

**ટેણું** (ટેણું) જુઓ 'ટીણકું.'

**ટેંપરેચર** (ટેમ્પરેચર) જુઓ 'ટેમ્પરેચર.'

**ટેં-ફેં** (ટૅં-ફૅં) ક્રિ.વિ. [રવા.] અણગમાનો અવાજ થાય એમ. (૨) પતરાજી કરાય એમ

**ટૈકડો** પું. [રવા.] ક્રોધ, રીસ, કોપ, ગુસ્સો

**ટૈડ** (ટૈડ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] મિજાજ, શેખી, ફાંકો

**ટૈડકો** પું. [+ ગુ. 'કો' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] મિજાજને કારણે થતો ક્રોધ, ભણકો

**ટૈડ-પૈડ** (ટૈડ્ય-પૈડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટૈડ,'–દ્વિર્ભાવ.] ગર્વના બોલ, ડંફાસ, ટડ-પડ

**ટૈડું**[1] વિ. [જુઓ 'ટૈડ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ટૈડ કરનારું, મિજાજી. (૨) (લા.) વળી ગયેલું, વાંકું ('વૃદ્ધ' ને માટે તિરસ્કારમાં)

**ટૈડું**[2] ન. એ નામનું એક ઝાડ

**ટૈયો** પું. અંગૂઠો. [૦ બતાવવો (રૂ. પ્ર.) કશું આપવાનું નથી એવો ભાવ બતાવવો] [ગોળ ભાગ

**ટો**[1] સ્ત્રી. [અં.] જોડા કે બૂટનો આગલો અણીદાર કે

**ટો**[2] પું. શણનો કૂચો–ગાંઠા ગાંઠાવાળો

**ટોક** (ટોક્ય) જુઓ 'ટોંક.'

**ટોક-ટોક** (ટોક્ય-ટોક્ય) જુઓ ટોંક-ટોંક.'

**ટોકડા(-ઢા)ર** ન. બગલાની જાતનું એક પક્ષી, 'બુસ્ટાર્ડ'

**ટોકડી** સ્ત્રી. વાછરડી

**ટોકણી** જુઓ 'ટોંકણી.'

**ટોકણું** જુઓ 'ટોંકણું.'

**ટોકર**[1] ન. સેંથામાં પહેરવાનું એક ઘરેણું

**ટોકર**[2] (-રય) સ્ત્રી. ઠપકો

**ટોકર**[3] સ્ત્રી. [વ્રજ.] ગાડી [બળદ ગાડી

**ટોકર-ગાડી** સ્ત્રી. [ + જુઓ ' ગાડી. ' ] નીચા કઠોડાવાળી

**ટોકરિયું** વિ. [જુઓ 'ટોકરો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ટોકરો બાંધ્યો છે તેવું (ઢોર બાવેર વગેરે). (૨) ટોકરાના ઘાટનું (મોટું મરચું)

**ટોકરી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ટોકરો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ટોકરો, ટકોરી, ઘંટડી. [૦ વાગવી (રૂ. પ્ર.) ખલાસ થવું, પૂર્ણ થઈ જવું, ખૂટી જવું]

**ટોકરી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'ટોકર[3]' + વ્રજ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ગાડી. (૨) (લા.) ગાડીમાં સાંચવીને લાવવામાં આવતો પ્રસાદનો ટોપલો. (પુષ્ટિ.)

**ટોકરું** ન. જાડું પોલું ટૂંકું લાકડું

**ટોકરો**[1] પું. [રવા.] મોટી ટકોરી, ઘંટ. (૨) ટકોરી-ઘાટનો તે તે ઘૂઘરો (ટોકરિયા બાવા બાંધે છે તે). [૦ દેવો (રૂ. પ્ર.) રમતમાં સામાને હરાવવું]

**ટોકરો**[2] પું. [વ્રજ., જુઓ 'ટોકરી.'] ટોપલો

**ટોકલી** સ્ત્રી. નાનું તળાવ. (૨) કુંડ. (૩) હોજ

**ટોકવું** જુઓ 'ટોંકવું.' **ટોકાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ટોકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ટોકળો** પું. મોટી જૂ, ટોલો ['ટોંકા-ટોકી.'

**ટોકં-ટોક** (ટોકમ્-ટોક્ય), **ટોકા-ટાકી, ટોકા-ટોકી,** જુઓ

**ટોકાવવું, ટોકાવું** જુઓ 'ટોંકાવવું'–'ટોંકાવું'–'ટોંકવું'માં.

**ટોકી,** ૦-ઝ સ્ત્રી. [અં.] બોલતું ચલચિત્ર, બોલતો સિનેમા

**ટોક્સિન** ન. [અં.] જંતુઓને લઈ શરીરમાં થતું એક ભયંકર ઝેર

**ટોગડું,-રું** ન. વાછરડું

**ટોગારી, ટોગારો** પું. જુગારી

**ટો(-ટાં)ચ**[1] (-ચ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટોચવું.'] ટોચવું એ, ખોતરવું એ. (૨) ટોચો, નાનો ખાડો. (૩) (લા.) મહેણું-ટોણું. (૪) ઠપકો

**ટોચ**[2] (-ચ્ય) સ્ત્રી. ઝાડ ડુંગર પહાડ વગેરેનો ઊંચામાં ઊંચો ભાગ, શિખર-ભાગ. (૨) છયત્તા, 'સીલિંગ'

**ટોચકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટોચકું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું ટોચકું

**ટોચકું** ન. [જુઓ 'ટોચ[2]' + ગુ. 'કું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ટોચ ઉપરનું બિંદુ, મોગરો, અણિયું, બૂંહું. (૨) (લા.) માથું

**ટોચ-છેદન** ન. [જુઓ 'ટોચ[2]' + સં.] ઝાડ-છોડનાં મથાળાં કાપી નાખવાની ક્રિયા, 'પોલાર્ડિંગ ઑફ ટ્રીઝ'

**ટો(-ટોં)ચણ** ન. [જુઓ 'ટોચવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ટોચવું એ. (૨) 'ઇંજેક્શન' કે 'વૅક્સિનેશન' કરવાની ક્રિયા, ચામડી ટોચી રસી આપવાની ક્રિયા

**ટો(-ટોં)ચણું**[1] ન. [જુઓ 'ટોચવું' + ગુ. 'અણું' કર્તૃ-વાચક કૃ. પ્ર.] મોચીની આર

**ટો(-ટોં)ચણું**[2] ન. [જુઓ 'ટોચવું' + ગુ. 'અણું' ક્રિયા-વાચક કૃ. પ્ર.] ટોચવાની ક્રિયા

**ટોચણું**[3] ન. [જુઓ 'ટોચ[2]' + ગુ. 'ણું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] વચ્ચેથી ઊંચાઈવાળો છાપરાનો બેઉ બાજુ ઢળતો ભાગ, 'ગૅબલ' [કિંમત, 'સીલિંગ-પ્રાઇસ'

**ટોચ-ભાવ** પું. [જુઓ 'ટોચ[2]' + સં.] છયત્તાએ પહોંચેલી

**ટોચ-બૅંક, ટોચ-બૅન્ક** (-બૅઙ્ક) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટોચ[2]' + અં.] 'ઍપેક્સ બૅંક' ['ઍપેક્સ સોસાયટી'

**ટોચ-મંડળી** (-મણ્ડળી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટોચ[2]' + 'મંડળી.']

**ટો(-ટોં)ચવું** સ. ક્રિ. [રવા.] અણીદાર પદાર્થથી ખોતરવા આછા ઘા મારવા. (૨) (લા.) વારંવાર ટોકવું. ટો(-ટોં)-ચેલ સ્ત્રી (રૂ. પ્ર.) વ્યભિચારિણી] ટો(-ટોં)ચાવું કર્મણિ., ક્રિ. ટો(-ટોં)ચાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ટો(-ટોં)ચાવવું, ટો(ટોં)ચાવું** જુઓ 'ટોચવું'માં.

**ટો(-ટોં)ચાળું** વિ. [જુઓ 'ટો(-ટોં)ચો' + ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] ટોચાવાળું, ટોચા લાગ્યા હોય તેવું, ટોચાઈ ગયેલું

**ટોચી** સ્ત્રી. પાટલૂનના કેડ પાસેના ભાગમાં બુતાન ભરાવવાનો ભાગ

**ટો(-ટોં)ચો** પું. [જુઓ 'ટો(-ટોં)ચવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ટોચાવાથી થયેલું નિશાન. (૨) (લા.) મહેણું-ટોણું. (૩) સંભોગ, મૈથુન-ક્રિયા

**ટોટરું**[1] ન. એ નામનું એક પક્ષી

**ટોટરું**[2] ન. ભાંગનો વધેલો કૂચો

**ટોટલ** પું. [અં.] સરવાળો, જુમલો. (૨) વિ. સરવાળે, બધું મળીને, એકંદર, કુલ

**ટોટળું** ન. નાનું માપિયું, ટોયલી [ઓછપ, ઊણપ

**ટોટારો** પું. [જુઓ 'ટોટો[2]' દ્વારા.] ટોટો, તોટો, ખાધ,

**ટોટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટોટો[1]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ટોટો, ફટાકડો. (૨) કારતૂસ. (૩) ખોલી (લાકડીને મથાળે ખોસાતી). (૪) હોકાની ડાંડીને છેડે લગાડાતી પોલી ભૂંગળી, (૫) બચ્ચાંને ધાવવા-ચૂસવા માટેની ધાવણી. (૬) સ્ત્રીઓનું કાનનું એક ઘરેણું, ત્રોટી

**ટો(-તો)ટો**[1] પું. [અનુ.] કારતૂસ. (૨) એક જાતનું દારૂખાનું. (૩) (લા.) ગળાનો હૈડિયો. [૦ ચૂસવો (રૂ. પ્ર.) મારી નાખવું. ૦ ઝાલવો (રૂ. પ્ર.) ગરદન પકડવી, ૦ પીસવો (રૂ. પ્ર.) ગળે ટૂંપો આપવો]

**ટો(-તો)ટો**[2] પું. [જુઓ 'ટૂટવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ટૂટ, ખોટ, નુકસાન.

**ટોઠા** પું., બ. વ. [રવા.] ઘઉં બાજરી કે જુવારના બાફેલા દાણા, ડોઠા. [૦ ખાવા (રૂ. પ્ર.) બારમાંનું ટોઠાનું જમણ જમવું]

**ટોડર** પું. ડમરાની મંજરી

**ટોડર-મલ્લ** પું. [+ સં] (લા.) વરણાગિયો વરરાજા

**ટોડલિયો** પું. [જુઓ 'ટોડલો.' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ટોડલે બાંધવાનું શણગારનું સાધન

**ટોડલો** પું. [જુઓ 'ટોડો' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] બારણાની સાખ ઉપર બેઉ છેડે જોડવામાં આવતું ઘોડાના આકારનું તે તે ઠીંગું, ઘોડલો. (૨) કમાનને ટેકો આપનારું પડખાનું ચણતર

**ટોડા-ગરાસ** પું. [જુઓ 'ટોડો' + 'ગરાસ.'] ગરાસ પેટે રાજ્ય તરફથી ગરાસિયાને ચૂકવાતી ઊચક રકમ મેળવવાનો હક્ક

**ટોડા-ઝલ** વિ. [જુઓ 'ટોડો' + 'ઝાલવું.'] (લા.) બારણે આવી ઊભું રહેનારું ભિક્ષુક. (૨) (લા.) ગરીબ, દીન, લાચાર, રાંક [મારનારું, ગપોડિયું, ગપ્પી

**ટોડા-બાજ** વિ. [જુઓ 'ટોડો' + ફા. પ્રત્યય.] (લા.) ગપ

**ટોડી** સ્ત્રી. એ નામની એક રાગિણી, તોડી. (સંગીત.)

**ટોડું** ન. અણઘડ પથ્થર, ડબર. (૨) (લા.) ગપ. (૩) વિ. ઘરડું, વૃદ્ધ

**ટોડે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ટોડો' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] મુકાબલે, સરખામણીમાં, તોલે, સમાન

**ટોડો**[1] પું. મિનાર, તોડો. (૨) નાળવાળી વાવના પ્રવેશ પરનો તે તે ખંભો. (૩) ટોડલો, ઘોડલો. (૪) (લા.) મુકાબલો. (૫) ગપાટો. [-ડે આવવું (રૂ. પ્ર.) સરખામણીમાં ઘર-કઘર થવું. -ડે ચઢ(-ઢ)વું (રૂ. પ્ર.) સરખામણીમાં આવવું ] [રૂપિયાની થેલી

**ટોડો**[2] પું. બંદૂક સળગાવવાની જામગરી. (૨) એક હજાર

**ટોણ(-ણા)-ટુચકા** (ટોણ-) પું., બ. વ. [જુઓ 'ટોણો' + 'ટુચકો.'] ધંતર-મંતર, જાદૂ, ઇલમ, ટોણું-ટચકું

**ટોણું** (ટોણું) ન. [અર. તઅ્નહ્], ૦ ટચકું ન. [+ રવા.] મર્મ-વચન, મહેણું, 'ટૉન્ટ.' [-ણાં મારવાં, ટોણાં-ટચકાં દેવાં (રૂ. પ્ર.) મર્મ-વચન કહેવાં]

**ટોણો** (ટોણો) પું. [જુઓ 'ટોણું.'] ટોણું. (૨) (લા.) ચેતવણી. [૦ મારવો (રૂ. પ્ર.) મર્મ-વચન કહેવાં ]

**ટોન** પું. [અં.] સ્વર. (૨) બજારની રૂખ

**ટોનકી** સ્ત્રી. ટુકડો, કટકો

**ટોન-જોન** (-ન્ય) સ્ત્રી. પાલખીના ઘાટની ઉઘાડી ખુરસી

**ટોન-બાઝ** વિ. જાદૂ-મંત્ર ભણનાર

**ટોનિક** વિ. [અં.] (શરીરને) શક્તિ આપનારું, બળવર્ધક. (૨) ન. શક્તિવર્ધક ઔષધ કે ખાદ્ય

**ટોન્સિલ** પું. [અં.] ગળાની બારીમાં પડખાંનો તે તે માંસ-પિંડ, ચોળિયો, કાકડો

**ટોપ** પું. [દે. પ્રા. ટોપ્પ] સૈનિકના માથા ઉપર પહેરવામાં

આવતું ધાતુ-પાત્ર. (૨) મોટું તપેલું. (૩) ટોપી-ધાટે ઊગતી ફૂગ (બિલાડીનો ટોપ), શિલીંધ્ર

**ટોપકું** ન. [જુઓ 'ટોપ' + ગુ. 'કું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ટોચ ઉપરનું બિંદુ, ટોપકું (દિવાસળીનું ટોપચું-ટોબકું)

**ટોપચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટોપચું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ટોપી, ખોળી, ખોભળો

**ટોપચું** ન. [જુઓ 'ટોપ' + ગુ. 'ચું' ત. પ્ર.] ટોપકું. (૨) આંખનું પોપચું. (૩) (લા.) (તિરસ્કારમાં) યુરોપિયન

**ટોપરડું** ન. [જુઓ 'ટોપરું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ટોપરું.' (પદ્યમાં.)

**ટોપરા-ધારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટોપરું' + 'ધારી.'] જેમાં ટોપરાનું છીણ ભેળવવામાં આવ્યું હોય તેવી ધારી (ખાદ્ય)

**ટોપરા-પાક** પું. [જુઓ 'ટોપરું.' + સં.] ટોપરાંના છીણની મીઠાઈ, કોપરા-પાક. (૨) (લા.) ગડદા-મૂડીનો માર

**ટોપરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટોપરું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) (નદીમાં તણાઈને આવેલો) રવાદાર કાંપ

**ટોપરું** ન. [દે. પ્રા. ટોપ્પરઅ-] નાળિયેરનો ગર, કોપરું. [-રા જેવું (રૂ. પ્ર.) મીઠું, સ્વાદિષ્ઠ. (૨) ઠંડું]

**ટોપલ-ઝાડુ** વિ. [જુઓ 'ટોપલો' + 'ઝાડુ.'] ઝાડુ-ટોપલાવાળું (સુધારાઈનો કામદાર-સ્ત્રી કે પુરુષ)

**ટોપલિયું** વિ. [જુઓ 'ટોપલો' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ટોપલા સારનાર મજૂર

**ટોપલી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ટોપી' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (કટાક્ષમાં) ટોપી. (૨) (લા.) (કટાક્ષમાં) માથું. [૦માં મારવું (રૂ. પ્ર.) માથામાં મારવું. (૨) અરુચિપૂર્વક વસ્તુ લાવી આપી રજૂ કરવી]

**ટોપલી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'ટોપલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ટોપલો, સૂંડલી, બોચિયું

**ટોપલું**[1] ન. [જુઓ 'ટોપ' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] માથાની ટોપના ઘાટની પાઘડી, પાઘડું (૨) (લા.) માથું. ખોપરી. [૦ પાકવું (રૂ. પ્ર.) ફજેતી કરવી. ૦ ભાંગવું (રૂ. પ્ર.) માથાને ઈજા કરવી. (૨) ભૂરું સંભળાવવું]

**ટોપલું**[2] ન. [જુઓ 'ટોપલો.'] નાનો મધ્યમ ઘાટનો ટોપલો, નાનો સૂંડલો. (૨) (લા.) વિ. ટોપલા સારવાની મજૂરી કરનારું

**ટોપલો**[1] પું. [જુઓ 'ટોપ' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] માથા ઉપરનું ટોપના આકારનું પાઘડું. (૨) (લા.) માથું. [-લા-ઉત્સવ, -લા-ઓચ્છવ (રૂ. પ્ર.) માથે શરીરે સર્વત્ર માર મારવો]

**ટોપલો**[2] પું. [આકારને કારણે સામ્યથી જુઓ 'ટોપ' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] સૂંડલો. [૦ ઉપાડવો, ૦ લઈને ફરવું (રૂ. પ્ર.) જવાબદારી લેવી. ૦ ઢાંકવો (રૂ.પ્ર.) મોકૂફ રાખવું]

**ટોપાકાર** વિ. [જુઓ 'ટોપ' + સં. आ-कार] ટોપના આકારનું

**ટોપાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ટોપું.'] (લા.) ગપ્પાં

**ટોપિયાળી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ટોપિયાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જેના ઉપર ટોપી ચડાવાય તેવી બંદૂક કે પિસ્તોલ

**ટોપિયાળું** વિ. [જુઓ 'ટોપિયાળો.'] ટોપીવાળું

**ટોપિયાળો** પું. [જુઓ 'ટોપી' + ગુ. 'ઇયું' + 'આળું' ત. પ્ર.] (લા.) યુરોપિયન (સાહેબ), ટોપીવાળો

**ટોપિયું** ન. [જુઓ 'ટોપ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] નાનો ટોપ, તપેલું

**ટોપી** સ્ત્રી. [દે. પ્રા. टोप्पिआ, તેમ જુઓ 'ટોપો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] માથું ઢાંકવાનું-સીવેલું ઘાટીલું કપડું. (૨) ચણતર વગેરેને ઢાંકનારો આકાર. (૩) બંદૂકની 'કેપ.' (૪) પુરુષની જનનેંદ્રિયનું ટોપચું. (૫) (લા.) યુરોપનું વતની, ટોપીવાળું. [૦ ઊ(-ઊં)ચકવી (રૂ. પ્ર.) એ નામની એક દેશી રમત. ૦ ઘાલવી (રૂ. પ્ર.) વૈરાગ્ય લઈ નીકળી જવું. (૨) બાવા-સાધુની દિક્ષા લેવી. ૦ પહેરવી (-પેઃરવી) (રૂ. પ્ર.) વૈરાગ્ય લેવો. (૨) દેવાળું કાઢવું. ૦ પહેરાવવી (-પેઃરાવવી) (રૂ. પ્ર.) બધું જ ઝૂંટવી નિષ્કિંચન કરી નાખવું. (૨) નુકસાનમાં ઉતારવું. ૦ ફેરવવી (રૂ. પ્ર.) દેવાળું કાઢવું. ૦ બદલવી (રૂ. પ્ર.) રાજ્ય-પલટો થવો. ૦ બંધ બેસતી થવી (-બન્ધ બેંસતી-) (રૂ. પ્ર.) બીજાને કહેવાયેલું પોતાને માટે માની લેવું. ૦ સૂંઘાડવી (રૂ. પ્ર.) શસ્ત્ર-ક્રિયા પહેલાં શીશી સૂંઘાડવી (બેભાન કરવા)]

**ટોપી-દા** પું. [જુઓ 'ટોપી' + 'દા.'] એ નામની એક રમત

**ટોપી-દાર** વિ. [+ ફા. પ્રત્યય] ટોપીવાળું, ટોપી પહેરી હોય તેવું (માણસ બંદૂક પિસ્તોલ વગેરે)

**ટોપીવાળો** વિ., પું. [જુઓ 'ટોપી' + 'વાળું' ત. પ્ર.] (પોશાકમાં માથે ઊભી ટોપીના રિવાજને કારણે) યુરોપિયન (સાહેબ). (૨) બાવો સાધુ કે ફકીર

**ટોપું** ન. [જુઓ 'ટોપ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (તુચ્છકારમાં) ટોપી. (૨) (તુચ્છકારમાં) ટોપીવાળું માણસ-યુરોપિયન (સાહેબ)

**ટોપે-ટોપ** ક્રિ. વિ. જથ્થાબંધ

**ટોપો** પું. [જુઓ 'ટોપું.'] ઊભી મોટી ટોપી, 'હેટ.' (૨) ઠાકોરજીના મસ્તકની ટોપી. (પુષ્ટિ.) (૩) બાવા-સાધુ-ફકીરની કાન ઢંકાય તેવી ચપોચપ થતી સાદી કે કસવાળી ટોપી. (૪) પલંગના પાયાનો ધાતુની ખોલીવાળો ટોચનો ભાગ. [૦ મારવો (રૂ. પ્ર.) ગપ હાંકવી]

**ટોફી** સ્ત્રી. [અં.] ખાવાની એક વિદેશી પ્રકારની મીઠાઈ

**ટોબકું** જુઓ 'ટોપકું.'

**ટોબરો** પું. [જુઓ 'ટોપ' દ્વારા.] ડુંગર કે પહાડની ટોચ, શિખર

**ટોમી** પું. [અં.] અંગ્રેજી કે અમેરિકન લશ્કરી (સંજ્ઞા.)

**ટોમેટો** ન. [અં.] જુઓ 'ટમેટું.'

**ટોયલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટોયલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ટોવાનું નાનું પ્યાલું

**ટોયલું** ન. [જુઓ 'ટોયું' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] પાણી કે દૂધ ટોવાનું સાધન, કુલડું. (૨) ઘી તેલનું નાનું રોજના વપરાશનું વાસણ. (૩) (લા.) નાનું બાળક

**ટોયલેટ** ન. [અં.] શણગાર, સજાવટ

**ટોયા-ટપલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટોયો' + 'ટપલી.'] (લા.) એ નામની સુરત બાજુની એક રમત

**ટોયું** ન. [ જુઓ 'ટોવું' + ગુ. 'યું' કૃ. પ્ર. ] ટોવાનું સાધન. (૨) રખોપું, રખેવાળું. [ ૦ ટાપું કરવું (રૂ. પ્ર.) માણસે ચીંધ્યા પ્રમાણે કામ કરી આવવું]

**ટોયો** પું.[ જુઓ 'ટોયું.' ] ટોવાનું કામ કરનાર માણસ. (૨) રખેવાળ, રખોલિયો (ખાસ કરી ખેતર કે સીમનો). (૩) આંખની કીકી. (૪) પૂંછડી હલાવવાની ક્રિયા

**ટોરી** પું. [અં.] ઇગ્લૅન્ડની લોકસભાનો રૂઢિચુસ્ત પક્ષ. (સંજ્ઞા.) [વાળો દીવો

**ટૉર્ચ** સ્ત્રી. [અં.] મશાલ, દીવી. (૨) લાંબી નાળનો બૅટરી-

**ટૉર્ચ-લાઇટ** સ્ત્રી. [ અં. ] લાંબે સુધી પ્રકાશ પહોંચે તેવો વીજળીનો દીવો અને એનો પ્રકાશ

**ટૉર્પીડો** સ્ત્રી. [ અં. ] સમુદ્ર-યાનો ઉપર ફેંકવાનું યાંત્રિક અસ્ત્ર

**ટૉર્પીડો-બોટ** સ્ત્રી. [ અં ] ટૉર્પીડો ફેંકનારી આગબોટ

**ટોલ** પું. [ અં. ] રસ્તા ઉપર લેવાતો કર, નાકા-વેરો. (૨) ટોલ-નાકું [નાર અમલદાર

**ટોલ-કલેક્ટર** વિ.; પું. [ અં. ] ટોલ-નાકે ટોલ ઉઘરાવ-

**ટોલ-કારકુન** પું. [અં + જુઓ 'કારકુન.,' ], **ટોલ-ક્લાર્ક** પું. [અં.] નાકા-વેરો ઉઘરાવનાર કર્મચારી

**ટોલકું**[1] જુઓ 'તાલકું.'

**ટોલકું**[2] (ટોલ્યકું) વિ. [ રવા. ] વાણીનું તોછડું

**ટોલકો** પું. (લાકડાનું) ઠીમચું

**ટોલ-નાકું** ન. [જુઓ 'ટોલ' + 'નાકું.'] નાકા-વેરો ઉઘરાવવાનું ગામના તે તે માર્ગને છેડેનું સ્થળ—તે તે નાકાનું સ્થળ

**ટોલર** પું. જુઓ 'ટોલો.'

**ટોલી** સ્ત્રી. એ નામની માછલીની એક જાત, સોય-માછલી

**ટોલી-લોલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક રમત

**ટોલો** પું. મોટી જૂ, ટોકળો

**ટોલ્લા-દડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટોલ્લો'+'દડી.'] (લા.) એ નામની ગોહીલવાડમાં રમાતી એક રમત

**ટોલ્લો**[1] પું. [ જુઓ 'ટોડલો,'—ઉચ્ચારણ-લાઘવ. ] જુઓ 'ટોડલો.' [**-લ્લે ચઢા(-ઢા)વવું** (રૂ. પ્ર.) કામ ન કરી આપતાં રઝળાવવું. **-લ્લે મૂકવું** (રૂ. પ્ર.) મુલતવી રાખવું]

**ટોલ્લો**[2] પું. [રવા.] ફાળકાને પગના અંગૂઠાના ધક્કે ચલાવવાની ક્રિયા. (૨) ગિલ્લી ઉપર મારવામાં આવતો ફટકો. (૩) (લા.) ગપ્પું. (૪) વાયદો. [ ૦ **મારવો** (રૂ. પ્ર.) ગપ્પું ચલાવવું]

**ટોવડા(-રા)વવું** જુઓ 'ટોવું'માં. [જુઓ 'ટોવું.'

**ટોવવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ટોવું' + વચ્ચે 'વ' મધ્યગ સ્વાર્થે.]

**ટોવાવું** જુઓ 'ટોવું'માં.

**ટોવું** સ. ક્રિ. [રવા.] બાળકના મોંમાં પાણી ટીપે ટીપે મૂકવું. (૨) બચ્ચાના મોંમાં પક્ષીએ દાણા કે ખાદ્ય મૂકવું. (૩) રખવાળું કે રખોલું કરવું (ખેતર સીમ વગેરેમાં). **ટોવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ટોવડા(-રા)વવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ટૉવેલ** પું. [અં.] જુઓ 'ટુવાલ.'

**ટોવો** પું. [જુઓ 'ટોવવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ટોયો.'

**ટૉસ** પું. [અં.] રમતમાં દાવ લેવા કે દેવાનું નક્કી કરવા સિક્કો ઉછાળવો એ

**ટોસ્ટ** પું. [અં.] પાંઉની કાતળી કરી શેકી તૈયાર કરાતો ટુકડો. (૨) અમુકનું નામ દઈ એના માનમાં એકથી વધુ માણસો પીણું પીયે એ ક્રિયા (યુરોપીય)

**ટોળ** (ટૉળ) પું., ન., (-ળ્ય) સ્ત્રી. મશ્કરી, ટીખળ, ઠઠ્ઠો. (૨) (લા.) અડપલું, તોફાન

**ટોળક,-કિયો** પું. [જુઓ 'ટોળકું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (ટોળામાં અલગ પડેલા હોઈ) ઔદીચ્ય બ્રાહ્મણોનો એક ફિરકો અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.) [ટોળું, મંડળી

**ટોળકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટોળકું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય-] નાનું

**ટોળ-ચિત્ર** (ટૉળ-) ન. [ + સં.] ઠઠ્ઠા-ચિત્ર, 'કાર્ટૂન'

**ટોળ-ટપ્પું** (ટૉળ-) ન., **-પ્પો** પું. [ + જુઓ 'ટપ્પો.'] **ટોળ-ટીખળ** (ટૉળ-) ન. [ + જુઓ 'ટીખળ.'], **ટોળ-બાજી** (ટૉળ-) સ્ત્રી. [ + જુઓ 'બાજી.'] ઠઠ્ઠા-બાજી, મશ્કરી, ઠઠ્ઠા-મશ્કરી, વિનોદ

**ટોળવણું** ન. એક પ્રકારનું ઘાસ

**ટોળવવું** સ. ક્રિ. [ જુઓ 'ટોળું,' —ના. ધા.] ટોળાના રૂપમાં એકઠું કરવું. **ટોળવાવું** કર્મણિ., ક્રિ.

**ટોળવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ટોળું,'—ના. ધા.] ટોળવવું. (૨) ટોળવીને મારવા જવું. (૩) (લા.) ખળાને પાણી છાંટી બળદો દ્વારા કઢણ કરવું. **ટોળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ટોળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ટોળ-વેડા** (ટૉળ-) પું., બ. વ. [જુઓ 'ટોળ' + 'વેડા.' ] મશ્કરીની આદત, મશ્કરી-વેડા. (૨) તોફાની વૃત્તિ

**ટોળા-ગીરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટોળું' + ફા. પ્રત્યય + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ટોળામાં રહીને કરાતી તોફાની વર્તણૂક, ટોળા-શાહી. 'રાઉડિઝમ' [હિતની લાગણી

**ટોળા-ધર્મ** પું. [જુઓ 'ટોળું' + સં.] પોતાના સમૂહ પૂરતા

**ટોળાધર્મી** વિ. [ + સં. °ધર્મી પું.] ટોળાધર્મવાળું

**ટોળા-બંધ** (-બન્ધ) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ટોળું' + ફા. 'બન્દ્.'] ટોળાના રૂપમાં, ટોળું થઈ ને, જથ્થાબંધ

**ટોળા-વછોયું** વિ. [જુઓ 'ટોળું' + 'વછોયું.'] ટોળામાંથી છૂટું પડી ગયેલું

**ટોળાવવું, ટોળાવું** જુઓ 'ટોળવું'માં.

**ટોળા-વાદ** પું. [જુઓ 'ટોળું' + સં.], **ટોળા-શાહી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'શાહ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર. ] ટોળે મળી તોફાન કરવાની ક્રિયા, ટોળાવાદ, ટોળાગીરી, 'મોબોક્રસી,' 'રાઉડિઝમ'

**ટોળાં** ન., બ. વ. મગ અડદ વગેરે કઠોળના છોડનાં ડાંખળાં

**ટોળિયું** (ટૉળિયું) વિ. [જુઓ 'ટોળ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ટોળ કરનારું, મશ્કરું, ટીખળી

**ટોળી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ટોળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું ટોળું, મંડળી [જુઓ 'ટોળિયું.'

**ટોળી**[2] (ટૉળી) વિ. [જુઓ 'ટોળ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.]

**ટોળી-બંધ** (-બન્ધ.) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ટોળી'[1] + ફા. 'બન્દ્.'] નાની નાની મંડળીના સમૂહમાં

**ટોળી-વાદ** પું. [જુઓ 'ટોળી' + સં.] જુઓ 'ટોળા-વાદ.'

**ટોળું** ન [ દે. પ્રા. ટોલઅ- ] (ચેતન પ્રાણીઓનો) સમૂહ, મંડળ, જથ્થો, સમવાય, સમુદાય, 'મોબ' (માણસોનો.) [ **-ળે કરવું** (રૂ. પ્ર.) એકઠું કરવું. **-ળે પડવું** (રૂ. પ્ર.) ભૂલી

જવું. -ળે મળવું, -ળે વળવું (રૂ. પ્ર.) એકઠા થવું]

**ટોળે-ટોળાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ટોળું,' -દ્વિર્ભાવ.] અનેક ટોળાં, ઉપરાઉપરી થયેલાં કે આવેલાં ટોળાં

**ટોળો**[1] પું. [જુઓ 'ટોળું.] ઢોરનો સમૂહ

**ટોળો**[2] પું. કોઠીનું કાચું ફળ

**ટોંક** (ટોંક્ય), **-કણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ટોંકવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] 'ટોંક ટોંક' કરવું એ, ટોંકવાની ક્રિયા

**ટોંક-ટોંક** (ટોંક્ય-ટોંક્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ટોંક,'-દ્વિર્ભાવ.] વારંવાર ટોંકવું એ

**ટોંકણી** (ટૉંકણી) સ્ત્રી., -ણું ન. [જુઓ 'ટોંકવું' + ગુ. 'અણી'-'અણું' કૃ. પ્ર.] ટોંકવાની ક્રિયા, ઠપકો

**ટોંકવું** (ટૉંકવું) સ. ક્રિ. [રવા.] હુંકારાથી ઠપકો આપવો. **ટોંકાવું** (ટૉંકાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ટોંકાવવું** (ટૉંકાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ટોંકાવવું, ટોંકાવું** (ટૉંકા-) જુઓ 'ટોંકવું'માં.

**ટોંકી** (ટૉંકી) સ્ત્રી. એક સુંદર વેલ

**ટોંગ** (ટૉંગ) પું. [અં.] ચાપિયો, ચીમટો

**ટોંચ** (ટૉંચ્ય) જુઓ 'ટોચ.'[1]

**ટોંચણ** (ટૉંચણ) જુઓ 'ટોચણ.'

**ટોંચણું**[1-2] (ટૉંચણું) જુઓ 'ટોચણું.[1-2]'

**ટોંચવું** (ટૉંચવું) જુઓ 'ટોચવું.'

**ટોંચાવવું, ટોંચાવું** (-ટૉંચા-) જુઓ 'ટોચાવવું'-'ટોચાવું', અને જુઓ 'ટોચવું'માં.

**ટોંચા-વાળું** (ટૉંચા-વાળું) જુઓ 'ટોચા-વાળું.'

**ટોંચો** (ટૉંચો) જુઓ 'ટોચો.'

**ટોંટ** (ટૉંટ્ય) સ્ત્રી. [અનુ.] ઢોરો, ઊંચાણ. (૨) જુઓ ['ટૂંટ.'

**ટોંટાળ** (ટૉંટાળ) વિ. [જુઓ 'ટોંટ' + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.] ટોંટવાળું. વાંસા ઉપર ટૂંટ નીકળી હોય તેવું [બોલી

**ટોંડલી** (ટૉંડલી) સ્ત્રી. ગિલોડાંનો વેલો, ગિલોડી, ટીંડોરી,

**ટોંડિયો** (ટૉંડિયો) પું. કરંડિયો

**ટોંડી** (ટૉંડી) સ્ત્રી. ડૂંટી

**ટ્યૂટર** પું. [અં.] શિક્ષક

**ટ્યૂબ** સ્ત્રી. [અં.] નળી, નળ, પાઇપ. (૨) સાઇકલ મૅટર વગેરેનાં પૈડાંની ટાયર નીચે રહેતી વાટ. (૩) મલમ પેઇસ્ટ વગેરેની મથાળે પેચવાળી નળી

**ટ્યૂબર** ન. [અં.] કંદ ['ટી. બી.'

**ટ્યૂબર-ક્યુલોસિસ** પું., ન. [અં.] ક્ષય-રોગ, ઘાસણી,

**ટ્યૂબ-વેલ** પું. [અં.] નળી જમીનના પેટાળમાં ઉતારી કરવામાં આવતો કૂવો, પાતાળ-કૂવો

**ટ્યૂમર** ન. [અં.] રસોળી. (૨) અદીઠ ગૂમડું

**ટ્યૂશન** ન. [સં.] શિક્ષણ, તાલીમ. (૨) ખાનગી રીતે લેવા દેવામાં આવતું શિક્ષણ

**ટ્રક** સ્ત્રી. [અં.] ભારખાના તરીકે વપરાતી મૅટર (ખુલ્લી યા ઢાંકેલી), મૅટર-ખટારો

**ટ્રન્ક** (ટ્રઙ્ક-) સ્ત્રી. [અં.] મુસાફરીમાં ઉપયોગી લોખંડની પેટી

**ટ્રન્ક-કૉલ** (ટ્રઙ્ક-કૉલ) પું. [અં.] બહારગામથી ટેલિફોન-કેંદ્રના માધ્યમથી થતો ટેલિફોન

**ટ્રન્ક-ટેલિફોન** (ટ્રઙ્ક-) પું. [અં.] જમીનની અંદર દોરડાં નાખી વપરાતી દૂરધ્વનિ-સમાચારની પ્રક્રિયા. (૨) જુઓ 'ટ્રન્ક-કૉલ.'

**ટ્રમ્પેટ** ન. [અં.] રણશિંગું

**ટ્રસ્ટ** ન. [અં.] સાચવણી અને વહીવટ માટે રક્ષિત માલ મિલકત નાણાં વગેરે, નિધિ. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) માલ મિલકત નાણાં વગેરેના સદુપયોગ માટે ટ્રસ્ટી-મંડળ નીમી એને એ સોંપવાં]

**ટ્રસ્ટ-ડીડ** ન. [અં.], **ટ્રસ્ટ-પત્ર** ન. [+ સં.] માલ મિલકત નાણાં વગેરેના વહીવટની તપસીલ અને ટ્રસ્ટીઓનાં નામ સૂચવતું લખાણ

**ટ્રસ્ટ-ફંડ** (-ફણ્ડ) ન. [અં.] ટ્રસ્ટનું નાણું [શિયરી'

**ટ્રસ્ટ-વિષયક** વિ. [અં. + સં.] ટ્રસ્ટને લગતું, 'ફિડ્યુ-

**ટ્રસ્ટી** પું. [અં.] ટ્રસ્ટનો વહીવટ કરનાર આદમી, વાલી

**ટ્રંક** (ટ્રઙ્ક) જુઓ 'ટ્રન્ક.'

**ટ્રંક-કૉલ** (ટ્રઙ્ક-કૉલ) જુઓ 'ટ્રન્ક-કૉલ.'

**ટ્રંક-ટેલિફોન** (ટ્રઙ્ક-) જુઓ 'ટ્રન્ક-ટેલિફોન.'

**ટ્રંપેટ** (ટ્રમ્પેટ) જુઓ 'ટ્રમ્પેટ.'

**ટ્રાઇ-સિકલ** સ્ત્રી. [અં.] ત્રણ પૈડાંવાળી સાઇકલ

**ટ્રાન્ઝિસ્ટર** (ટ્રાન્ઝિસ્ટર) ન. [અં.] દૂરદૂરના અવાજ મેળવી સાંભળવાનું યંત્ર [બીજા વાહનમાં ફેરબદલી

**ટ્રાન્શિપમેન્ટ** ન. [અં.] એક વાહનમાંથી માલસામાનની

**ટ્રાન્સ્પેરન્ટ, ટ્રાન્સ્પેરંટ** (-રણ્ટ) વિ. [અં.] પારદર્શક

**ટ્રાન્સ્પોર્ટેશન** ન. [અં.] કેદીને કરવામાં આવતી દેશ-નિકાલની સજા

**ટ્રાન્સ્ફર** સ્ત્રી. [અં.] બદલી

**ટ્રાન્સ્ફૉર્મર** વિ. [અં.] પરિવર્તન કરનારું, પરિવર્તક. (૨) વીજળીના દબાણને ઓછું કરનારું યંત્ર

**ટ્રાન્સ્મીટર** ન. [અં.] અવાજ હવા દ્વારા દૂર મોકલવાનું યંત્ર

**ટ્રાન્સ્લેટર** વિ. [અં.] અનુવાદ કે તરજુમો કરનારું, ભાષાંતર કરનારું, અનુવાદક, ભાષાંતરકાર

**ટ્રાન્સ્લેશન** ન. [અં.] અનુવાદ, ભાષાંતર, રૂપાંતર, તરજુમો

**ટ્રાફિક** પું. [અં.] માર્ગ ઉપરનો માણસો વાહનો વેપાર વગેરેનો આવરો-જાવરો [અમલદાર

**ટ્રાફિક-ઇન્સ્પેક્ટર** પું. [અં.] ટ્રાફિકની દેખરેખ રાખનાર

**ટ્રાફિક-પ્રવાહ** પું. [અં. + સં.] લોકોનાં શહેરી તેમજ બહારનાં વાહનોની લગાતાર પરંપરા, 'ટ્રાફિક-ફ્લો'

**ટ્રાફિક-શાખા** સ્ત્રી. [અં. + સં.] ટ્રાફિકની દેખરેખ રાખનારું સરકારી પોલીસ-તંત્ર, 'ટ્રાફિક બ્રાન્ચ'

**ટ્રામ, -ગાડી** સ્ત્રી. [અં + જુઓ 'ગાડી.'] ઘોડા કે વીજળીના બળથી પાટા ઉપર ચાલનારું લોકો માટેનું વાહન

**ટ્રામ-વે** પું. [અં.] ટ્રામ ચાલવાનો માર્ગ. (૨) સ્ત્રી. જુઓ 'ટ્રામ.'

**ટ્રાયલ** સ્ત્રી. [અં.] અજમાયેશ, પ્રાયોગિક તપાસાવાની ક્રિયા

**ટ્રાવેલ** સ્ત્રી. [અં.] મુસાફરી

**ટ્રાવેલર** વિ. [અં.] મુસાફર [હૂંડી (તે તે બૅન્કની)

**ટ્રાવેલર્સ ચેક** પું. [અં.] મુસાફરીમાં વટાવી શકાય તેવી

**ટ્રિકોલિન** ન. [અં.] એક ખાસ જાતનું સુતરાઉ કાપડ

**ટ્રિગોનોમેટ્રી** સ્ત્રી. [અં.] ત્રિકોણ-મિતિ (ગણિત-પ્રકાર)

**ટ્રિપ** સ્ત્રી. [અં.] પર્યટન. (૨) સહેલગાહ

**ટ્રિપિંગ-કળ** (ટ્રિપિઙ્ગ્-) સ્ત્રી. [અં. + જુઓ 'કળ.'] સંચાની સ્થાન ઉપરથી છટકાવનારી આયોજનાની ચાવી, 'ટ્રિપિંગ ડિવાઇસ'

**ટ્રિબ્યુનલ** સ્ત્રી. [અં.] કોઈ પણ બનાવની જાંચ કરવા માટે નીમવામાં આવતા એક કે એકથી વધુ અધિકારીઓનું તપાસ-પંચ [સાર-સંભાળ (૩) વહેવાર, વર્તન

**ટ્રીટમેન્ટ, ટ્રીટમેંટ** (-મેણ્ટ) સ્ત્રી. [અં.] સારવાર. (૨)

**ટ્રૂપ** ન. [અં.] લશ્કરી ટુકડી

**ટ્રૂપ-લીડર** પું. [અં.] લશ્કરી ટુકડીનો આગેવાન, નાયક

**ટ્રૂસ** સ્ત્રી. [અં.] કામચલાઉ સંધિ

**ટ્રે** સ્ત્રી. [અં.] ચાના પ્યાલા રાખવાની થાળી, તાસક

**ટ્રેઇડ** પું. [અં.] વેપાર, વાણિજ્ય

**ટ્રેઇડ-માર્ક** પું. [અં.] વેપારી માલસામાનના ઉત્પાદકની વિશિષ્ટ નિશાની, 'ટ્રેડ-માર્ક'

**ટ્રેઇડ-યુનિયન** ન. [અં.] મજૂર-મહાજન, મજૂર-સંઘ

**ટ્રેઇન** સ્ત્રી. [અં.] રેલવે-ગાડી, રેલગાડી, આગગાડી, 'ટ્રેન'

**ટ્રેઇનિંગ** (ટ્રેઇનિઙ્ગ્) સ્ત્રી. [અં.] તાલીમ, 'ટ્રેનિંગ'

**ટ્રેઇનિંગ કૉલેજ** (-નિઙ્ગ્-) સ્ત્રી. [અં.] શિક્ષણ કેવી રીતે આપવું એની તાલીમ આપનારું મહાવિદ્યાલય, શિક્ષક-તાલીમી મહાશાળા, 'ટ્રેનિંગ કૉલેજ'

**ટ્રેઇનિંગ-સ્કૂલ** (-નિઙ્ગ્-) સ્ત્રી. [અં.] પ્રાથમિક શાળાનું કે બીજા બીજા વિષયોનું શિક્ષણ કેવી રીતે આપવું એ શીખવનારી શાળા, 'ટ્રેનિંગ સ્કૂલ' [પામેલું, 'ટ્રેન્ડ'

**ટ્રેઇન્ડ** વિ. [અં.] ટ્રેઇનિંગ કૉલેજ કે સ્કૂલમાં તાલીમ

**ટ્રેઇલર** ન. [અં.] મૉટર ગાડી કે ટ્રકની પાછળનું વધારાનું જોડેલું વાહન. (૨) સિનેમામાં બતાવાતી વધારાની વાનગી. (બેઉ માટે 'ટ્રેલર' પણ.)

**ટ્રેઇસિંગ** (-સિઙ્ગ્) ન. [અં.] તડકાથી કે વીજળીના પ્રકાશથી લેખન અંકન વગેરેની ખાસ જાતના કાગળ ઉપર લેવામાં આવતી છાપ, 'ટ્રેસિંગ'

**ટ્રેક્ટર** ન. [અં.] જમીન ખેડવાનું યાંત્રિક હળ

**ટ્રેક્ટર-ડ્રાઇવર** પું. [અં.] યાંત્રિક હળ ચલાવનાર વ્યક્તિ

**ટ્રેક્ટર-સુપર્વાઇઝર** પું. [અં.] યાંત્રિક હળ ચાલતાં હોય એની દેખરેખ રાખનાર આદમી

**ટ્રેજ(-જે)ડી** સ્ત્રી. [અં.] દુઃખોત્પાદક કરુણ બનાવ. (૨) દુઃખાંત નાટક કે કાવ્ય, વિયોગાંત નાટક

**ટ્રેઝરર** પું. [અં.] ખજાનચી, નાણાંનો વહીવટ કરનાર અધિકારી, કોશાધ્યક્ષ

**ટ્રેઝરી** સ્ત્રી. [અં.] ખજાનો, નાણાં-ભંડાર, તિજોરી

**ટ્રેડ** જુઓ 'ટ્રેઇડ.'

**ટ્રેડ-માર્ક** જુઓ 'ટ્રેઇડ-માર્ક.'

**ટ્રેડ-યુનિયન** જુઓ 'ટ્રેઇડ-યુનિયન.'

**ટ્રેડલ,** ૦ **મશીન** ન. [અં.] બીબાં છાપવાનું છાપખાનામાંનું ઊભું યંત્ર (પગથી તેમ પાવરથી ચાલતું)

**ટ્રેડલ-મૅન** પું. [અં.] ટ્રેડલ મશીન ઉપર છાપનાર કારીગર

**ટ્રેન** જુઓ 'ટ્રેઇન.'

**ટ્રેનિંગ** (-નિઙ્ગ્) જુઓ 'ટ્રેઇનિંગ.'

**ટ્રેનિંગ-કૉલેજ** (-નિઙ્ગ્-) જુઓ 'ટ્રેઇનિંગ કૉલેજ.'

**ટ્રેનિંગ સ્કૂલ** (-નિઙ્ગ્-) જુઓ 'ટ્રેઇનિંગ સ્કૂલ.'

**ટ્રેન્ચ** (ટ્રેન્ચ) સ્ત્રી. [અં.] ખાઈ (લશ્કરીઓ વ્યૂહ માટે ખોદે છે તે), 'ટ્રેંચ'

**ટ્રેન્ડ**[1] (ટ્રેઇણ્ડ) જુઓ 'ટ્રેઇન્ડ.'

**ટ્રેન્ડ**[2] (ટ્રેણ્ડ) પું., ન. [અં.] વલણ, રફતાર

**ટ્રેપ** પું. [અં.] ખાસ જાતનો કાળમીંઢ પથ્થર (૨) સ્ત્રી. જાળ. (૩) પીંજરું

**ટ્રેલર** જુઓ 'ટ્રેઇલર.'

**ટ્રેસ-પાસ** પું. [અં.] વગર પરવાનગીએ દાખલ થવું એ

**ટ્રેસિંગ** (ટ્રેસિઙ્ગ્-) જુઓ 'ટ્રેઇસિંગ.'

**ટ્રેંચ** (ટ્રેન્ચ) જુઓ 'ટ્રેન્ચ.'

**ટ્રેંડ**[1] (ટ્રેઇણ્ડ) જુઓ 'ટ્રેઇન્ડ.'

**ટ્રેંડ** (ટ્રેણ્ડ) જુઓ 'ટ્રેન્ડ.'

**ટ્રૉફી** સ્ત્રી. [અં.] વિજયસૂચક પ્રતીક, વિજય-પત્ર

**ટ્રૉલી** સ્ત્રી. [અં.] રેલ-માર્ગ ઉપર માણસોના ધક્કાથી કે યંત્રથી ચાલતું નાનું વાહન. (૨) ત્રણ-ચાર ડબાની મૉટર-મશીનથી કે કડીક ઍંજિનથી ચાલતી રેલ-ગાડી. (૩) એવી બે ડબાની ટ્રામ-ગાડી (મૉટર મશીન કે વીજળીના તારથી ચાલતી)

**ટ્રૉલી-મૅન** પું. [અં.] ટ્રૉલી ચલાવનાર યાંત્રિક

**ટ્વિલ** ન. [અં.] ઊભી સળીઓ પડેલી જણાય તેવું સુતરાઉ કાપડ [કાપડ

**ટ્વીડ** ન. [અં.] ટ્વિલના પ્રકારનું એક ઊની કે સુતરાઉ



બ્રાહ્મી નાગરી ગુજરાતી

**ઠ** પું. [સં.] ભારત-આર્ય વર્ણમાળાનો મૂર્ધન્ય અઘોષ મહાપ્રાણ વ્યંજન

**ઠક ઠક** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ઠક ઠક' એવો અવાજ થાય એમ

**ઠકઠકાવવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠક ઠક,' -ના. ધા.] 'ઠક ઠક' અવાજથી કોઈ પદાર્થ ખખડાવવો, ઠોકવું. **ઠકઠકાવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઠકઠકાવડા(-રા)વવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠકઠકાવડા(-રા)વવું, ઠકઠકાવવું** જુઓ 'ઠકઠકાવવું'માં.

**ઠકરાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠાકોર' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] ઠાકોર-પણું ભોગવવું એ, ઠાકોરપણાનો ભોગવટો, ઠકરાત. (૨) (લા.) બજવણી, અમલ, જોહુકમી

**ઠકરાણાં(-ળાં)** ન., બ.વ. [જુઓ 'ઠકરાણું',–ળું.' સામાન્ય રીતે બ.વ.માં માનાર્થે પ્રયોગ] જુઓ 'ઠકરાણું',–ળું.'

**ઠકરાણું(-ળું)** ન. [જુઓ 'ઠાકોર' + ગુ. 'આણું'–'આળું' ત. પ્ર.], **ઠકરાણી** સ્રી.[ + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્રીપ્રત્યય] ઠાકોરની સ્રી, ઠકરાણાં, ગરાસણી [ગરાસિયો

**ઠકરાણો** પું. [જુઓ 'ઠકરાણું,'–એના દ્વારા પું.] ઠાકોર,

**ઠકરાત** (-ત્ય) સ્રી. [જુઓ 'ઠાકોર' + અર. 'આત' બ. વ.-નો પ્ર 'ઠાકોરોનો સમૂહ'–દ્વારા.] ઠાકોરની જાગીર. (૨) ઠાકોરપણું, ઠાકોર તરીકેની સત્તા. (૩) (લા.) શેઠાઈ

**ઠકરાતી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઠકરાતને લગતું

**ઠકરાર** પું. [જુઓ 'ઠક્કર' દ્વારા.] લુહાણાની એક નૂખ અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**ઠકરાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠોકર,'–ના. ધા.] ઠોકર ખાવી. ઠકરાવાવું ભાવે., ક્રિ. ઠકરાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠકરાવવું, ઠકરાવાવું** જુઓ 'ઠકરાવું'માં.

**ઠકરાળાં** જુઓ 'ઠકરાણાં.'

**ઠકરાળું** જુઓ 'ઠકરાણું.'

**ઠ-કાર** પું. [સં.] 'ઠ' વ્યંજન. (૨) 'ઠ' ઉચ્ચારણ

**ઠકારાંત** (-રાન્ત) વિ. [+ સં. अन्त] જેને છેડે 'ઠ' વ્યંજન આવેલો હોય તેવું

**ઠક્કર** પું. [દે. પ્રા. ठक्कुर, 'ઠાકોર,' 'ગરાસિયો' દ્વારા] ભાટિયા કે લુહાણાની સામાન્ય ઓળખ અને એ રીતે એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**ઠક્કુર** પું. [દે. પ્રા.] બ્રાહ્મણોની 'ઠાકર' અને ભાટિયા-લુહાણાની 'ઠક્કર' અવટંક સુધારી ફરી દે. પ્રા. કરી લેવામાં આવતાં તે તે નૂખ અને તે તેનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**ઠગ** પું. [દે. પ્રા.] ધૂર્ત, ધુતારો, વંચક, ઠગારો

**ઠગઠગાવડા(-રા)વવું** જુઓ 'ઠગઠગાવવું'માં.

**ઠગઠગાવવું** સ. ક્રિ. [રવા.] બરોબર ગોઠવાય એમ કરવું. ઠગઠગાવાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઠગઠગાવડા(-રા)વવું પ્રે.સ.ક્રિ.

**ઠગ-ઠેલ** (-લ્ય) સ્રી. [રવા.] વૈતરું, મજૂરી, ઠાંઠ-વેઠ

**ઠગણી** વિ., સ્રી. [જુઓ 'ઠગણું' + ગુ. 'ઈ' સ્રીપ્રત્યય.] ઠગનારી સ્રી. (૨) કૂટણી

**ઠગણું** વિ. [જુઓ 'ઠગવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.] ઠગનારું, ધૂર્ત, ધુતારું, વંચક

**ઠગ-પાટણ** ન. [જુઓ 'ઠગ' + 'પાટણ' > પ્રા. पट्टण > पत्तन='નગર'] મોટે ભાગે જ્યાં ઠગારાઓની વસ્તી હોય તેવું નગર (માત્ર જૂની વાર્તાઓમાં ઉલ્લેખાય છે.) [ ૦નું **રહેવાસી** (રે:વાસી) (રૂ. પ્ર.) ધૂર્ત, ઠગારું]

**ઠગ-બાજી** સ્રી. [જુઓ 'ઠગ' + 'બાજી.'] ઠગવાની કળા, ધૂર્ત-વિદ્યા [કરનાર માણસ, ઢોંગી ભક્ત

**ઠગ-ભગત** પું. [જુઓ 'ઠગ' + 'ભગત.'] ભક્તિનો ડોળ

**ઠગલ,-લિયું** ન [જુઓ 'ઠગ' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) શુક્રનો તારો [ધૂર્ત-વિદ્યા

**ઠગ-વિદ્યા** સ્રી. [જુઓ 'ઠગ' + સં.] કેમ ઠગી લેવું એની કળા,

**ઠગવું**$^{1}$ અ. ક્રિ. પુરુષની જનનેંદ્રિયનું અક્કડ થવું. ઠગાવું$^{1}$ ભાવે, ક્રિ. ઠગાવવું$^{1}$, ઠગાડવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠગવું**$^{2}$ સ. ક્રિ. [દે. પ્રા., ગુ. માં ના. ધા.] ધૂતી લેવું, છેતરી લેવું, જીતવી લેવું, પડાવી લેવું. ઠગાવું$^{2}$ કર્મણિ., ક્રિ. ઠગાવવું$^{2}$ પ્રે., સ.ક્રિ. [છેતરી લૂંટી લેવાના હેવા

**ઠગ-વેડા** પું., બ.વ. [જુઓ 'ઠગ' + 'વેડા.'] ઠગવાની આદત,

**ઠગ-વૈદ** પું. [જુઓ 'ઠગ' + 'વૈદ.'], -દ્ય પું. [+ સં ] લેભાગુ વૈદ્ય, જૂઠો વૈદ્ય

**ઠગાઈ** સ્રી. [જુઓ 'ઠગ' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર. ] ઠગવાનું કાર્ય, છેતરપીંડી, વંચના, છલના, 'ચીટિંગ'

**ઠગાડવું** જુઓ 'ઠગવું$^{1}$'માં. (આ પ્રચલિત નથી.)

**ઠગારું** વિ. [જુઓ 'ઠગ' દ્વારા., 'આરું' < સં. °कार-क –< પ્રા. °आर-अ - દ્વારા ] ઠગનારું, ધૂર્ત, વંચક, છેતરનારું

**ઠગાવવું**,$^{1-2}$ **ઠગાવું**$^{1-2}$ જુઓ 'ઠગવું$^{1-2}$'માં.

**ઠગાળ** વિ. [જુઓ 'ઠગ' + ગુ. 'આળ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. ] જુઓ 'ઠગારું.'

**ઠગી** સ્રી. [જુઓ 'ઠગ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ઠગાઈ.'

**ઠગું** વિ. [જુઓ 'ઠગ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર. ] જુઓ 'ઠગારું.'

**ઠચરું** વિ. [રવા. ] ઘરડું, વૃદ્ધ, ખખડી ગયેલું

**ઠચૂક ઠચૂક** ક્રિ. વિ. [રવા. ] 'ઠચૂક ઠચૂક' અવાજ થાય એમ, ખોડંગાતું હોય એમ. (૨) ધીમે ધીમે, ખચકાતી ગતિએ

**ઠચ્ચર** વિ. [રવા. ] જુઓ 'ઠચરું.'

**ઠટવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'થાટ' દ્વારા. ] રાગ ગાવાનો આરંભ કરવો. (૨) રાગને સ્થિર કરવો. ઠટાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઠટાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠટાવવું, ઠટાવું** જુઓ 'ઠટવું'માં.

**ઠટોલ** વિ. [રવા. ] ઠઠ્ઠાખોર, ટીખળી, વિનોદી

**ઠટોલી** સ્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર. ] ઠઠ્ઠો, ટીખળ, વિનોદ, મશ્કરી, ઠેકડી [ઠઠ્ઠો

**ઠટ્ઠા**$^{1}$(-ઠ્ઠા$^{1}$) સ્રી. [રવા. ] મશ્કરી, મજાક, ઠેકડી, ટીખળ,

**ઠટ્ઠા**$^{2}$(-ઠ્ઠા$^{2}$) જુઓ 'ઠટ્ઠું.'

**ઠટ્ઠા(-ઠ્ઠા)-ખોર** વિ. [જુઓ 'ઠટ્ઠો(-ઠ્ઠો)' + ફા. પ્રત્યય.] ઠઠ્ઠા કરનાર, વિનોદી, સુગલી

**ઠટ્ઠા(-ઠ્ઠા)-ખોરી** સ્રી. [+ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર. ] મશ્કરી, ટીખળ

**ઠટ્ઠા(-ઠ્ઠા)-ચિત્ર** ન. [જુઓ 'ઠટ્ઠો(-ઠ્ઠો)' + સં. ] મજાક આપનારું ચિત્ર, કટાક્ષ-ચિત્ર, 'કાર્ટૂન,' 'કેરિકેચર' (સુ.મ.)

**ઠટ્ઠા(-ઠ્ઠા)-પાટણ** ન. [જુઓ 'ઠટ્ઠો(-ઠ્ઠો)' + 'પાટણ.'] જે નગરમાં બધાં મશ્કરાં જ રહેતાં હોય તેવું (એક કાલ્પનિક નગર, લૌકિક વાર્તાઓમાંનું)

**ઠટ્ઠા(-ઠ્ઠા)-બાજ** વિ. [જુઓ 'ઠટ્ઠો(-ઠ્ઠો)' + ફા. પ્રત્યય. ] જુઓ 'ઠટ્ઠા-ખોર.' [ખોરી,' 'મશ્કરી' (ર. મ.)

**ઠટ્ઠા(-ઠ્ઠા)બાજી** સ્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ઠટ્ઠા-

**ઠટ્ઠા(-ઠ્ઠા)-મશ્કરી** સ્રી. [જુઓ 'ઠટ્ઠો(-ઠ્ઠો)' + મશ્કરી,' સમાનાર્થી બે શબ્દોનો દ્વિર્ભાવ.] મશ્કરી, મજાક

**ઠટ્ઠે(-ઠ્ઠે)-બાજ** જુઓ 'ઠટ્ઠા-બાજ.'

**ઠટ્ઠે(-ઠ્ઠે)બાજી** જુઓ 'ઠટ્ઠાબાજી.'

**ઠટ્ઠું(-ઠ્ઠું)** ન. કચ્છ સિંધની સરહદે આજના પાકિસ્તાનમાં નગર-પારકર વિભાગનું મુખ્ય નગર. (સંજ્ઞા.) [ -ટ્ઠા(-ઠ્ઠા)**ની ડાકણ** (-ણ્ય) (રૂ.પ્ર.) લંપટ સ્રી, વેશ્યા. -ટ્ઠે(-ઠ્ઠે) ગયું (કે ગયેલું)·(રૂ. પ્ર. ) લાપત્તા થયેલું ]

ઠટ્ઠો(-ઠ્ઠો¹) પું. [રવા., જુઓ 'ઠટ્ઠા' સ્ત્રી.] જુઓ 'ઠટ્ઠા.¹'

ઠઠ (-ઠ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. થટ્ટ પું., ન.] ગિરદી, ભીડ, જમાવ, જમેલો, [૦ જામવી, ૦ બાઝવી, ૦ ભરાવી, ૦ મળવી (રૂ. પ્ર.) ગિરદી થવી]

ઠઠકારવું સ. ક્રિ. [રવા.] ધધડાવવું, ઠપકો દેવો. (૨) ઠોકવું, મારવું. ઠઠકારાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઠઠકારાવવું, પ્રે., સ. ક્રિ.

ઠઠકારાવવું, ઠઠકારાવું જુઓ 'ઠઠકારવું'માં.

ઠઠ-ઠાઠ પું. [જુઓ 'ઠાઠ,'-દ્વિર્ભાવ.] આડંબર, બહારનો ભપકો

ઠ(૦ણ)ઠણવું અ. ક્રિ. [રવા.] 'ઠણ ઠણ' એવો અવાજ કરવો. (૨) રીસને કારણે ડૂસકાં ભરી રોવું. ઠ(૦ણ)ઠણાવું ભાવે., ક્રિ. ઠ(૦ણ)ઠણાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

ઠ(૦ણ)ઠણાટ પું. [જુઓ 'ઠ(૦ણ)ઠણવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ઠણઠણવું એ

ઠ(૦ણ)ઠણાવવું, ઠ(૦ણ)ઠણાવું જુઓ 'ઠ(૦ણ)ઠણવું'માં.

ઠ(૦ણ)ઠણિયું ન. [જુઓ 'ઠ(૦ણ)ઠણવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ઠ(૦ણ)ઠણાટ.'

ઠઠ-મ(-વ, -વે)ઠ (ઠઠ્ય-મ(-વ,-વે)ઠ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠઠ,' -દ્વિર્ભાવ. અહીં 'વેઠ'નો 'વેઠવું' સાથે સંબંધ નથી.] (લા.) બરદાસ, સેવાચાકરી, મહેમાનગીરી

ઠઠરવું¹ અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠઠારો,'-ના. ધા.] ઠઠારો કરવો, શણગાર કરવો. ઠઠરાવું¹ ભાવે., ક્રિ. ઠઠરાવવું¹ પ્રે., સ. ક્રિ.

ઠ-ઠરવું² અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠરવું,'-આદિ શ્રુતિનો દ્વિર્ભાવ.] ઠંડીથી ધ્રૂજવું, કંપવું, થરથરવું. ઠઠરાવું² ભાવે., ક્રિ. ઠઠરાવવું² પ્રે., સ. ક્રિ

ઠઠરાવવું,¹⁻² ઠઠરાવું¹⁻² જુઓ 'ઠઠરવું¹⁻²'માં.

ઠઠ-વઠ (ઠઠ્ય-વઠ્ય) જુઓ 'ઠઠ-મઠ.'

ઠઠવું અ. ક્રિ. [સં. स्था > પ્રા. ઠા-નો વિકાસ] ધરાર બેસી પડવું (નિમંત્રણ હોય કે ન હોય તોય). ઠઠાવું ભાવે., ક્રિ. ઠઠાડવું, ઠઠાવવું પ્રે., સ. ક્રિ. (૨) કપડાંનો ઠાઠ કરવો

ઠઠ-વેઠ (ઠઠ્ય-વેઠ્ય) જુઓ 'ઠઠ-મઠ.'

ઠઠળવું અ. ક્રિ. [રવા.] નહિ બકાતાં ઠોઠડું રહી ભીકળ્યા કરવું. (૨) ખખળી પડવું (વૃદ્ધાવસ્થાને કારણે). ઠઠળાવું ભાવે., ક્રિ. ઠઠળાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

ઠઠળાવવું, ઠઠળાવું જુઓ 'ઠઠળવું'માં.　　[ઠઠ્ઠા, મજાક

ઠઠા,૦ઠોરી સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠટ્ઠો,'-દ્વિર્ભાવ] મશ્કરી, ટીખળ,

ઠઠાડવું જુઓ 'ઠઠવું'માં.

ઠઠારવું સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠઠારો,'-ના. ધા.] ઠઠારો કરવો, શણગારવું, ભપકો કરવો, શરીરની સજાવટ કરવી. ઠઠારાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઠઠારાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

ઠઠારાવવું, ઠઠારાવું જુઓ 'ઠઠારવું'માં.　　[આડંબર, ડોળ

ઠઠા(-ઠે)રો પું. [રવા.] સજાવટ, શણગાર, ભપકો. (૨)

ઠઠાવવું, ઠઠાવું જુઓ 'ઠઠવું'માં.

ઠઠેરાદ (-દ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] કલેશ, કુસંપ, કંકાસ, ઝઘડો

ઠઠેરો જુઓ 'ઠઠારો.'

ઠઠો-ઠઠ (-ઠ્ય) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઠઠ,'-દ્વિર્ભાવ.] ઠાંસી ઠાંસીને, ભીંસી ભીંસીને, ખીચોખીચ, ભરચક

ઠઠોર(-લ) વિ. [રવા.] મશ્કરું, સુગલી, વિનોદી

ઠઠોરી(-લી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠઠોર,-લ' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] મશ્કરી, સુગલ, વિનોદ, મજાક, ઠેકડી

ઠઠ્ઠા¹⁻² જુઓ 'ઠટ્ઠા.¹⁻²'

ઠઠ્ઠા-ખોર જુઓ 'ઠટ્ઠા-ખોર.'

ઠઠ્ઠાખોરી જુઓ 'ઠટ્ઠાખોરી.'

ઠઠ્ઠા-ચિત્ર જુઓ 'ઠટ્ઠા-ચિત્ર.'

ઠઠ્ઠા-પાટણ જુઓ 'ઠટ્ઠા-પાટણ.'

ઠઠ્ઠા-બાજ જુઓ 'ઠટ્ઠા-બાજ.'

ઠઠ્ઠાબાજી જુઓ 'ઠટ્ઠાબાજી.'

ઠઠ્ઠા-મશ્કરી જુઓ 'ઠટ્ઠા-મશ્કરી.'

ઠઠ્ઠું જુઓ 'ઠટ્ઠું.'

ઠઠ્ઠે-બાજ જુઓ 'ઠટ્ઠે-બાજ.'

ઠઠ્ઠેબાજી જુઓ 'ઠટ્ઠેબાજી.'

ઠઠ્ઠો¹ જુઓ 'ઠટ્ઠો.'

ઠઠ્ઠો² પું. 'ઠ' વ્યંજન. (૨)　ઉચ્ચારણ

ઠ(૦ર)ઠ જુઓ 'ઠરડ.'

ઠડ્ડો પું. પતંગમાંની વાંસની ઊભી સળી, મોભ

ઠણક (-ક્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠણકવું.'] ઠણકવાનો અવાજ, ઠણકો, ઠણઠણાટ

ઠણકલું ન., -લો પું. [જુઓ 'ઠણકું' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નખરું. (૨) માંદગીનો ઊંહકાર જેવો અવાજ. [-લાં કરવાં (રૂ. પ્ર.) ડૂસકાં ખાતાં રોવું]

ઠણકવું અ. ક્રિ. [રવા.] 'ઠણક' એવો અવાજ કરવો. (૨) રણકો કરવો (૩) રહી રહીને ડૂસકાં ભરવાં. ઠણકાવું¹ ભાવે., ક્રિ. ઠણકાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

ઠણકાતું વિ. [જુઓ 'ઠણકાવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ] (કોઈને કારણે) ઠણક ઠણક અવાજ કરતું. (૨) (લા.) થોડું થોડું

ઠણકાર પું. [રવા] 'ઠણ ઠણ' એવો અવાજ

ઠણકારવું અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠણકાર,'-ના. ધા.] ઠણકાર કરવો. ઠણકારાવું ભાવે., ક્રિ. ઠણકારાવવું પ્રે., સ ક્રિ,

ઠણકારાવવું, ઠણકારાવું જુઓ 'ઠણકારવું'માં.

ઠણકારો પું. [જુઓ 'ઠણકાર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ઠણકાર.'

ઠણકાવવું, ઠણકાવું¹ જુઓ 'ઠણકવું'માં.

ઠણકાવું² જુઓ 'ઠણકવું.'

ઠણકાં ન., બ. વ. ડબોઈ બાજુ રમાતી એક રમત, ખોલિન્દુ

ઠણકું ન. [જુઓ 'ઠણકવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ઠણકો.' (૨) વાળમાંથી જૂ કાઢતી વેળા ચપટીનો થતો અવાજ (૩) ધીમી ઉધરસ

ઠણકો પું. [જુઓ 'ઠણકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઠણકવું એ, ઠપકો. (૨) (લા.) છણકો. (૩) તોછડાઈ, તિરસ્કાર

ઠણ ઠણ ક્રિ. વિ. [રવા] 'ઠણ ઠણ' અવાજ થાય એમ. (૨) (લા.) ખાલીખમ　　['ઠણઠણ-પાળ.'

ઠણઠણ-ગોપાળ પું. [જુઓ 'ઠણ ઠણ' + 'ગોપાળ'] જુઓ

ઠણઠણ-પાક પું. [જુઓ 'ઠણ ઠણ' + સં.] (લા.) ઠણઠણવું-રોવું પડે એવો માર. [૦ આપવો (રૂ. પ્ર.) માર મારવો]

ઠણઠણ-પાળ પું. [જુઓ 'ઠણ ઠણ' + પાળ;' 'વસ્તુપાળ'-

'કુમારપાળ' વગેરે નામોના અંત્ય 'પાળ'નો કટાક્ષે પ્રયોગ.] (લા.) જેની પાસે કશું નથી તેવો ખાલીખમ પુરુષ, નિર્ધન પુરુષ

**ઠણકણવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠણ ઠણ,'-ના. ધા.] 'ઠણ ઠણ' એવો અવાજ કરવો. (૨) રહી રહીને ઠણકલાં કરવાં. (૩) (લા.) ખાલીખમ હોવું, નિર્ધન હોવું. (૪) શરીરનાં અંગોથી ગોઠીમલાં ખાવાં. ઠણઠણાવું ભાવે., ક્રિ. ઠણઠણાવવું પ્રે., સ. ક્રિ. [ઠણઠણવાની ક્રિયા

**ઠણઠણાટ** પું. [જુઓ 'ઠણઠણવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.]

**ઠણઠણાવવું, ઠણઠણાવું** જુઓ 'ઠણઠણવું'માં.

**ઠણણ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ઠણણ' એવો અવાજ થાય એમ

**ઠણત્કાર** પું. [સં.નો આભાસ] જુઓ 'ઠણકાર.'

**ઠણઠણિયું** ન. [જુઓ 'ઠણઠણવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ઠણઠણાટ.'

**ઠણેણવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ઠણણ' એવો અવાજ કરવો. ઠણેણાવું ભાવે., ક્રિ. ઠણેણાવવું પ્રે., પ્રે.,સ.ક્રિ.

**ઠણેણાટ** પુ. [જુઓ 'ઠણેણવું' + ગુ. 'આટ' કૃ.પ્ર.] ઠણેણવાનો અવાજ

**ઠણેણાવવું, ઠણેણાવું** જુઓ 'ઠણેણવું'માં.

**ઠનવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'બની-ઠની' એવો સં. ભૂ. કૃ. નો રૂઢ પ્રયોગ, બીજાં રૂપ મળતાં નથી.

**ઠપ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ઠપ' એવો અવાજ થાય એમ

**ઠપકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ઠપ' એવો અવાજ કરવો, ઠપકાવું. (૨) અથડાવું [ઠપકાને લાયક

**ઠપકા-પાત્ર** વિ. [જુઓ 'ઠપકો' + સં.] ઠપકો દેવાવા યોગ્ય,

**ઠપકાર** પુ. [રવા.] 'ઠપ' એવો અવાજ

**ઠપકારવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠપકાર,'-ના. ધા.] 'ઠપ' એવો અવાજ થાય એમ મારવું. (૨) (લા.) ઠપકો આપવો, ધમકાવવું, ખિજાવું, વઢવું, લડવું, તતડાવવું. ઠપકારાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઠપકારાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠપકારાવવું, ઠપકારાવું** જુઓ 'ઠપકારવું'માં.

**ઠપકારો** પું. [જુઓ 'ઠપકાર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઠપકાર.'

**ઠપકાવવું, ઠપકાવાવું** જુઓ 'ઠપકાવું'માં.

**ઠપકાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] જુઓ 'ઠપકવું.' (૩) અથડાવું. ઠપકાવાવું ભાવે., ક્રિ. ઠપકાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠપકો** પુ. [રવા.] (લા.) ખિજાવું એ, ધમકાવવું એ, ઉપાલંભ, 'સેન્સર.' [-કામાં આવવું (રૂ. પ્ર.) ઠપકાપાત્ર બનવું. ૦ **આપવો,** ૦ **દેવો** (રૂ. પ્ર.) ધમકાવવું. ૦ **ખાવો** (રૂ. પ્ર.) ઉપાલંભ મેળવવો. ૦ **મળવો** (રૂ. પ્ર.) ઠપકાનો ભોગ બનવું. ૦ **સાંભળવો** (રૂ. પ્ર.) ઠપકાના શબ્દ સાંભળવા]

**ઠપ ઠપ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઠપ,'-દ્વિર્ભાવ.] 'ઠપ ઠપ' એવો અવાજ થાય એમ

**ઠપઠપાવડા(-રા)વવું** જુઓ 'ઠપઠપાવવું'માં.

**ઠપઠપાવવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠપ ઠપ,'-ના. ધા.] 'ઠપ ઠપ' એમ અવાજ કરતાં ધમકાવવું. ઠપઠપાવાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઠપઠપાવડા(-રા)વવું પ્રે. સ. ક્રિ.

**ઠ(-થ)પાટ** સ્ત્રી. [જુઓ 'થપાટ.'] જુઓ 'થપાટ.'

**ઠપ્પો** પું. [જુઓ 'થપ્પો.'] જુઓ 'થપ્પો.'

**ઠબ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ઠબ' એવો અવાજ થાય એમ

**ઠબકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ઠબ' એવો અવાજ કરવો, ઠબકાવું. (૨) ઠપકાવું, અથડાવું

**ઠબકાર** પું. [રવા.] 'ઠબ' એવો અવાજ

**ઠબકારવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠબકાર,'-ના. ધા.] 'ઠબ' એવો અવાજ થાય એમ મારવું. (૨) (લા.) ઠપકો આપવો. ઠબકારાવું કર્મણિ, ક્રિ. ઠબકારાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠબકારાવવું, ઠબકારાવું** જુઓ 'ઠબકારવું'માં.

**ઠબકારો** પું. [જુઓ 'ઠબકાર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઠબકાર.'

**ઠબકાવવું**[1] જુઓ 'ઠબકાવું'માં.

**ઠબકાવવું**[2] જુઓ 'ઠાબકવું'માં.

**ઠબકાવાવું** જુઓ 'ઠબકવું'માં.

**ઠબકાવું**[1] અ. ક્રિ. [રવા.] જુઓ 'ઠબકવું.' ઠબકાવાવું ભાવે., ક્રિ. ઠબકાવવું[1] પ્રે., સ.ક્રિ. (૨) (લા.) સામાનું ધ્યાન ન પડે એમ ચોરી લેવું

**ઠબકાવું**[2] જુઓ 'ઠાબકવું'માં.

**ઠબકો** પું. [રવા.] જુઓ 'ઠબકાર.'

**ઠબ ઠબ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઠબ,'-દ્વિર્ભાવ.] 'ઠબ ઠબ' એવો અવાજ થાય એમ

**ઠબઠબાવડા(-રા)વવું** જુઓ 'ઠબઠબાવવું'માં.

**ઠબઠબાવવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ઠબ ઠબ,'-ના. ધા.] 'ઠબ ઠબ' એમ અવાજ કરતાં ધમકાવવું. ઠબઠબાવાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઠબઠબાવડા(-રા)વવું પ્રે. સ. ક્રિ.

**ઠબલ(-લા)વું** અ. ક્રિ. [રવા.] અથડાવું. (૨) ધક્કા ખાવા

**ઠબલાવવું, ઠબલાવાવું** જુઓ 'ઠબલાવું'માં.

**ઠબલાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] જુઓ 'ઠબલવું.' ઠબલાવાવું ભાવે., ક્રિ. ઠબલાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠબવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ઠોકવું, ઠબકાવવું. ઠબાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઠબાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠબાવવું, ઠબાવું** જુઓ 'ઠબવું'માં. [થાય એમ

**ઠબૂક ઠબૂક** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ઠબૂક ઠબૂક' એવો અવાજ

**ઠબૂકલું** ન. ઢાંકવા માટેનું પકવેલું વાસણ [એમ

**ઠમ, ૦ક** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ઠમ, ૦ક' એવો અવાજ થાય

**ઠમક-ચાલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠમક' + 'ચાલ.[1]'] ઠમકવાળી ગતિ [થાય એમ

**ઠમક ઠમક** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ઠમક ઠમક' એવો અવાજ

**ઠમક-દીવી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠમક' + 'દીવી.'] (લા.) સુંદર શરીર અને મનોહર બાંધાની સ્ત્રી

**ઠમકવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠમક,' -ના. ધા.] 'ઠમક' એવો અવાજ કરવો. ઠમકાવું ભાવે., ક્રિ. ઠમકાવવું પ્રે., સ.ક્રિ

**ઠમકાર, ૦રો** પું. [રવા + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] 'ઠમ' એવો અવાજ

**ઠમકારો** પું. [જુઓ 'ઠમકાર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર. જુઓ 'ઠમકાર.'

**ઠમકાવવું, ઠમકાવું** જુઓ 'ઠમકવું'માં.

ઠમકું ન. [જુઓ 'ઠમક'+ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] 'ઠમક' અવાજ થાય એમ પગનું જમીન સાથે અથડાવવું એ
ઠમકો પું. [જુઓ 'ઠમકું.'] જુઓ 'ઠમકું.' (૨) પગનાં ઘરેણાંનો મધુર નાદ. (૩) કેડને મોડ દઈને ઘરેણાંના અવાજથી ચાલવું એ [અવાજ થાય એમ
ઠમ ઠમ ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઠમ,'-દ્વિર્ભાવ.] 'ઠમ ઠમ' એવો
ઠમઠમવું અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠમ ઠમ,' – ના. ધા.] 'ઠમ ઠમ' એવો અવાજ કરવો. ઠમઠમાવું ભાવે., ક્રિ. ઠમઠમાવવું પ્રે., સ.ક્રિ. ['ઠમ ઠમ' એવો અવાજ
ઠમઠમાટ પું. [જુઓ 'ઠમઠમવું'+ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.]
ઠમઠમાવવું, ઠમઠમાવું જુઓ 'ઠમઠમવું'માં.
ઠમઠોરવું સ. ક્રિ. [રવા.] ઠંઠોરવું, ઢંઢોળવું. (૨) ખોખરું કરવું, અધકચરું કરવું. (૩) ખંખેરવું (અગ્નિને). ઠમઠોરાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઠમઠોરાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
ઠમઠોરાવવું, ઠમઠોરાવું જુઓ 'ઠમઠોરવું'માં.
ઠમ(-વ)ણી સ્ત્રી. [સં. સ્થાપનિકા> પ્રા. ઠવણિઆ, ઠમણિઆ] વાંચતી વખતે ખુલ્લું રહે એ રીતે પુસ્તક પાનાં વગેરે રાખવાની × આકારની ઘોડી
ઠર-ઠરાવ પું. [જુઓ 'ઠરાવ,' પહેલી શ્રુતિનો દ્વિર્ભાવ.] ઠરાવેલી વિગત, પાકો ઠરાવ. (૨) નક્કી કરેલો આંકડો કે દર
ઠર-ઠામ ન. [સં. સ્થિર> પ્રા. ઠિર+જુઓ 'ઠામ.'], ઠર-ઠેકાણું ન. [+જુઓ 'ઠેકાણું.'] ચોક્કસ સ્થાન, ચોક્કસ સરનામું
ઠરડ પું., -ડય સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠરડવું.'] (લા.) સખત કામ કરવાથી થાકી જવાની પરેશાની, ઠૂસ. [૦ કાઢવો, ૦ કાઢવી (રૂ. પ્ર.) તદ્દન થકવી નાખવું. ૦ નીકળવો, ૦ નીકળવી (રૂ. પ્ર.) તદ્દન થાકી જવું]
ઠરડવું સ. ક્રિ. [રવા.] બે કે બેથી વધારે દોરાઓને સાથે વળ દેવો. ઠરડાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઠરડાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
ઠરડાઈ સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠરડવુ'+ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.], -ટ પું. [જુઓ 'ઠરડવું'+ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ઠરડાવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) મિજાજ, ફાંકો, તોર
ઠરડાવવું, ઠરડાવું જુઓ 'ઠરડવું'માં.
ઠરડું વિ. [જુઓ 'ઠરડ'+ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઠરડવાળું. (૨) વાંકું. (૩) ન. ડાળાં પાંદડાં કપાઈ ગયાં હોય તેવું ઝાડ, ઝરડું [થીજી જવું એ
ઠરણ ન. [જુઓ 'ઠરવું'+ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ઠરવું એ,
ઠરવાક પું. કૂવામાં કોસ ખેંચનાર માણસ
ઠરવું અ. ક્રિ. [સં. સ્થિર > પ્રા. થિર, ઠિર, –ના. ધા.] નીતરી નીચે સ્થિર થવું. (૨) ઠંડીની અસરથી જામવું, થીજવું. (૩) ધીરું પડવું, સબૂરી પકડવી (૪)(લા.) ઓલવાઈ જવું, બુઝાઈ જવું. (૫) શાંતિ થવી, સંતોષ થવો. (૬) રાજી થવું, પ્રસન્ન થવું. (૭) ગરમી હઠી જવી. (૮) નક્કી થવું, નિશ્ચિત થવું, નિર્ણય થવો. (૯) ગણાવું, લેખાવું. [ઠરી ઠામ બેસવું (-બેસવું) (રૂ. પ્ર.) સ્થિર થઈ રહેવું] ઠરાવું[1] ભાવે., ક્રિ. ઠારવું પ્રે., સ. ક્રિ. ('ઠરવું' (૧) થી (૭) ને માટે), ઠરાવવું, ઠેરવવું પ્રે., સ. ક્રિ. ('ઠરવું' (૮) (૯) ને માટે)
ઠ(-ઠે)રાવ પું. [જુઓ 'ઠરવું'+ગુ. 'આવ' કૃ. પ્ર.] નિર્ણય, નિશ્ચય. (૨) નિયમ, ધારો, કાનૂન. (૩) પ્રસ્તાવ, 'રેઝો-લ્યૂશન'. (૪) બંદોબસ્ત, વ્યવસ્થા
ઠરાવણી સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠરાવવું'+ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] નક્કી કરવાની ક્રિયા, 'ફિક્સેશન'
ઠરાવ-પત્ર પું. [સં., ન.] ઠરાવનો કાગળ. (૨) કરારનામું, 'ડીડ ઑફ સેટલમેન્ટ.' (૩) હુકમનામું
ઠરાવવું જુઓ 'ઠરવું'માં. (૨) ઠરાવ કરવો, 'ટુ રિઝોલ્વ'-નિર્ણય લાવવો
ઠરાવેલ વિ. [જુઓ 'ઠરાવવું'+ગુ. 'એલ' બિ. ભૂ. કૃ.] નિયત કરેલું, 'પ્રિસ્ક્રાઇબ્ડ' [પાડવામાં આવતી ગાંઠ
ઠરાંઠિયો પું. દોરડું સરકી ન જાય એ માટે એને છેડે
ઠરેલ વિ [જુઓ 'ઠરવું'+ગુ. 'એલ' બિ. ભૂ. કૃ.-અવિ-કારી પ્ર.] (લા) પરિપક્વ બુદ્ધિવાળું, પ્રૌઢ, પુખ્ત
ઠ(-ઠા)લવવું સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠાલું,' –ના ધા.] એક વાસણમાંથી ખાલી કરી બીજામાં નાખવું અને ખુલ્લામાં નાખવું, ખાલી કરવું. ઠલવાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઠલવાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
ઠલવાવવું, ઠલવાવું જુઓ 'ઠ(-ઠા)લવવું'માં.
ઠલુવું વિ. [જુઓ 'ઠાલું'+ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.) ધંધા-ધાપા વિનાનું, બેકાર [જવું, ઝાડે જવું, ખર્ચું જવું]
ઠલ્લો પું. [જૈન.] મળશુદ્ધિ. [-લ્લે જવું (રૂ. પ્ર.) જાજરૂ
ઠવણી સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠમણી.'] જુઓ 'ઠમણી.' (૨) (રાસયુગના રાસોમાં 'કડવું'ને સ્થાને 'ભાસ' કે 'ઠવણી' પણ પ્રયોજાતાં.) ભાસ, ઢાળ, કડવું
ઠસ ક્રિ. વિ. [રવા.] ઠસોઠસ, ખીચોખીચ, સજ્જડ ભર્યું હોય એમ. (૨) થાકી જવાયું હોય એમ [ગર્વ, દર્પ
ઠસક પું. (-કય) સ્ત્રી. [રવા.] ઠસ્સો. (૨) ભપકો, ઠણકો. (૩)
ઠસકણિયું ન. [જુઓ 'ઠસકવું'+ગુ, 'અણું' કૃ. પ્ર.+ 'ઇયું' ત. પ્ર.] પગની આંગળીઓમાંથી કરડા ન નીકળી જાય એ માટે આગળ રખાતો ચપોચપ થતો કરડો
ઠસક-દાર, ઠસક-બાજ વિ. [જુઓ 'ઠસક'+ફા. પ્રત્યય.] ઠસકવાળું
ઠસકલાં ન., બ. વ. [જુઓ 'ઠસકલું.'] હાથની માપ કરતાં મોટી બંગડીઓ કે ચૂડીઓ. (૨) (લા.) હાથ-કડી, હાથ-બેડી
ઠસકલું ન. [જુઓ 'ઠસક'+ગુ. 'લું' ત. પ્ર.] (લા.) મર્મ-વચન, મર્મ-બોલ
ઠસકવું અ. ક્રિ. [રવા.] અચકી પડવું, અટકવું. (૨) (વાસણનું) ભાંગી પડવું. ઠસકાવું[1] ભાવે., ક્રિ. ઠસકાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
ઠસકાન્દાર વિ. [જુઓ 'ઠસકો'+ફા. પ્રત્યય.] ઠસકાવાળું
ઠસકારો પું. [જુઓ 'ઠસ' દ્વારા.] ઉધરસનું ઠસકું. (૨) ખોંખારો. (૩) (લા.) મહેણું, ટોણું. (૪) મર્મ-વચન
ઠસકાવવું, ઠસકાવું[1] જુઓ 'ઠસકવું'માં.
ઠસકાવું[2] જુઓ 'ઠસકવું.'
ઠસકું ન. [જુઓ 'ઠસક'+ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] જુઓ 'ઠસકારો.'

**ઠસકો** પું. [જુઓ 'ઠસકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] (લા.) ઠસ્સો, રોફ, ભપકો. (૨) મગરૂરીનો ઉદ્ધત દેખાવ. (૩) ઠમકો, લટકો

**ઠસણિયું** ન. [જુઓ 'ઠસવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર + 'ઇયું' ત. પ્ર.] અટકણ, આડખીલી, ઠેસી, ચાંપ

**ઠસણિયો** પું. [જુઓ 'ઠસણિયું.'] ઉલાળો

**ઠસરકો** પું. [રવા.] ચાલતી વેળા જોડાનો જમીન સાથે ઘસાતાં થતો અવાજ [ઘસરડાય એમ

**ઠસર-પ(-ફ)સર** ક્રિ. વિ. [રવા.] ઠસરકો થાય એમ, (જોડા)

**ઠસ-રૂપિયો** પું. [રવા. + જુઓ 'રૂપિયો.'] (લા.) ભાંગેલો કે હલકા પ્રકારનો સિક્કો

**ઠ(-ઠં)સવું** અ. ક્રિ. [રવા.] મનમાં બરોબર બેસવું, ધ્યાનમાં ઊતરવું, સારી રીતે સમઝાવું. **ઠ(-ઠં)સાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઠ(-ઠં)સાડ(-વ)વું** પ્રે., સ. ક્રિ. આમાં 'ઠ(-ઠં)સાવવું' 'બારણાં વાસવાં'નો અર્થ પણ આપે છે, ઉપરાંત ઠેસવું¹'

**ઠસા(-સો)-ઠસ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઠસવું' ના 'ઠસ'નો દ્વિર્ભાવ.] ઠાંસીને ભરાયું હોય એમ, ખીચોખીચ

**ઠસાડ(-વ)વું, ઠસાવું** જુઓ 'ઠસવું'માં.

**ઠસો(-સ્સો)** પું. [જુઓ 'ઠસવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] (લા.) ભપકાદાર દેખાવ. (૨) રોફ

**ઠસો-ઠસ** જુઓ 'ઠસા-ઠસ.' [પડાય એમ

**ઠસ્સ** ક્રિ. વિ. [રવા.] આગળ ચાલી ન શકતાં અટકી

**ઠસ્સા-દાર, ઠસ્સા-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [જુઓ 'ઠસ્સો' + ફા. પ્રત્યય, 'બન્દ્.'] ઠસ્સાવાળું

**ઠસ્સો** જુઓ 'ઠસો.'

**ઠળક** (-કય) સ્ત્રી. [રવા.] ઠળકવાનો અવાજ, ખળખળાટ. (૨) ઠસકો, લટકો. (૩) લહેકો, છટા

**ઠળકવું** અ. ક્રિ, [જુઓ 'ઠળક,'-ના. ધા.] 'ઠળક' એવો અવાજ કરવો, ખળખળવું. **ઠળકાવું¹** ભાવે., ક્રિ. **ઠળકાવવું²** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠળકાવવું¹** જુઓ 'ઠળકવું'માં.

**ઠળકાવવું², ઠળકાવાવું** જુઓ 'ઠળકાવું²'માં.

**ઠળકાવું¹** જુઓ 'ઠળકવું'માં.

**ઠળકાવું²** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ઠળક' અવાજ થાય એ રીતે અફળાવું. **ઠળકાવાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઠળકાવવું²** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠળવળિયું** વિ. [રવા. 'ઠળવળ' + ગુ. 'ઇયુ' ત. પ્ર] (લા.) ઠાવકું, સારું, રૂડું

**ઠળિયો** પું. ફળમાંનો બીજરૂપી કઠણ ગઠ્ઠો, ઠીલો

**ઠંગરાવવું,¹ ઠંગરાવાવું** જુએ. 'ઠંગરાવું¹'માં.

**ઠંગરાવવું²** જુઓ 'ઠાંગરવું'માં.

**ઠંગરાવું¹** અ. ક્રિ. [રવા.] ઠરીને ચોસલું જામવું, ઠીંગરાવું. (૨) ઠંગાવું, વધતાં થંભી જવું. (૩) અકડાઈ જવું. **ઠંગરાવાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઠંગરાવવું¹** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠંગરાવું²** જુઓ 'ઠાંગરવું'માં.

**ઠંઠ** (ઠણ્ઠ) વિ. [રવા.] જકડાઈ ગયેલું (૨) ઠૂંઠું (ડાળાં પાંદડાં વિનાનું). (૩) (લા.) ભૂલ કરનારું

**ઠંઠણ-પાળ** (ઠણ્ઠણ-) જુઓ 'ઠણઠણ-પાળ.'

**ઠંઠા(-ઠો)ળી** (ઠણ્ઠા(-ણ્ઠો)ળી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠોળ,'-૧ લી શ્રુતિનો દ્વિર્ભાવ.] મશ્કરી, મજાક, ઠીખળ, ઠોળ

**ઠંઠી** (ઠણ્ઠી) સ્ત્રી. એ નામનું એક અનાજ

**ઠંઠેરવું** (ઠણ્ઠેરવું) સ. ક્રિ. [રવા.] વીંઝી કે હલાવીને સાંધામાંથી ઢીલું કરીને પાડવું, ઝંઝેડવું. (૨) (લા.) ઠપકો આપવો, વઢવું, ખિજાવું, લડવું. **ઠંઠેરાવું** (ઠણ્ઠેરાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઠંઠેરાવવું** (ઠણ્ઠેરાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠંઠોરવું** (ઠણ્ઠોરવું) સ. ક્રિ. [રવા.] જુઓ 'ઠંઠેરવું.' (૨) મારવું. (૩) છેતરવું. **ઠંઠોરાવું** (ઠણ્ઠોરાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઠંઠોરાવવું** (ઠણ્ઠોરાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠંઠોરાવવું, ઠંઠોરાવું** (ઠણ્ઠોરા-) જુઓ 'ઠંઠોરવું'માં.

**ઠંઠોળી** (ઠણ્ઠોળી) જુઓ 'ઠંઠાળી.'

**ઠંડ** (ઠણ્ડ) સ્ત્રી. [હિં.] જુઓ 'ઠંડી.'

**ઠંડક** (ઠણ્ડક્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠંડી.' + ગુ. 'ક' ત. પ્ર.] શીતળતા. (૨) (લા.) શાંતિ, નિરાંત. [**૦ કરવી** (રૂ. પ્ર.) ગરમી શાંત કરવા ભાંગ વગેરે ઠંડું પીણું પીવું. **૦ થવી** (રૂ. પ્ર.) નિરાંત વળવી. **૦ રાખવી** (રૂ. પ્ર.) ધીરજ ધરવી. **૦ વળવી** (રૂ. પ્ર.) શીતળતા થવી. (૨) શાંતિ થવી. **૦ હોવી** (રૂ. પ્ર.) માનસિક શાંતિ હોવી]

**ઠંડકિયું** (ઠણ્ડકિયું) વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઠંડક કરે કે આપે તેવું. (૨) (લા.) ટાઢા કે શાંત મિજાજનું. (૩) ન. ઠંડક આપે તેવું ભીનું લૂગડું કે પીણું

**ઠંડાઈ** (ઠણ્ડાઇ) સ્ત્રી. [હિં.] ભાંગ વગેરે પીણું

**ઠંડાશ** (ઠણ્ડાશ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠંડું' + ગુ. 'આશ' ત.પ્ર.] શીતળતા. (૨) (લા.) ઢીલાપણું

**ઠંડી** (ઠણ્ડી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠંડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] શિયાળાના પ્રકારની શીતળતા. [**૦ પડવી** (રૂ. પ્ર.) શિયાળાની ટાઢ પડવી. **૦ લાગવી** (રૂ. પ્ર.) શરીરે ઠંડીનો અનુભવ થવો]

**ઠંડું** (ઠણ્ડું) વિ. [હિં. ઠંડા] શીતલ. (૨) જેમાંથી ગરમી ઊડી ગઈ છે તેવું, ટાઢું. (૨) (લા.) શાંત સ્વભાવનું. (૩) ઢીલું પડેલું. (૪) સુસ્ત, આળસુ. [**-ડા લોહીનું** (રૂ. પ્ર.) શાંત સ્વભાવનું. **-ડી મટ્ટી** (રૂ. પ્ર.) નપુંસક. **-ડી મશ્કરી** (રૂ. પ્ર.) વ્યંગ વચન, માર્મિક વેણ. **૦ગાર** (રૂ. પ્ર.) તદ્દન ટાઢું. **૦ થવું, ૦ પડવું** (રૂ. પ્ર.) મિજાજ શાંત પડવો. **૦ પાડવું** (રૂ. પ્ર.) રોષ ઉતરાવવો. **૦ પાણી રેડવું** (રૂ. પ્ર.) સામાની વાતને શાંતિથી તદ્દન ટાળી નાખવી. **-ડો માલ** (રૂ. પ્ર.) બગડી ગયેલો માલ]

**ઠંસવું** જુઓ 'ઠસવું.'

**ઠંસાડવું** જુઓ 'ઠસવું'માં.

**ઠંસાવવું,¹ ઠંસાવું¹** જુઓ 'ઠસવું'માં.

**ઠંસાવવું,² ઠંસાવું²** જુઓ 'ઠાંસવું¹'માં.

**ઠંસાવું³** જુઓ 'ઠાંસવું²'માં.

**ઠા¹** પું. [સં. સ્થા ધાતુ > પ્રા. ઠા દ્વારા ગુ. પ્રયોગ] સ્થિરપણું, સ્થિરતા. (૨) ઠેકાણું, રહેઠાણ. (૩) વ્યવસ્થિતિ. [**૦ ન હોવો** (રૂ. પ્ર.) મનની અસ્થિરતા-અવ્યવસ્થા હોવી. **૦માં ગાવું** (રૂ. પ્ર.) સ્વરોને વ્યવસ્થિત બાંધી ગાવું]

**ઠા.²** વિ., પું. [જુઓ 'ઠક્કર'- 'ઠાકર' -'ઠાકોર' વગેરેનું લાઘવ.] (પ્રયોગમાં તો) ભાટિય. તેમજ લુહાણાઓની

અવટંકનો બાંધેલો વર્ણ, ઠક્કર [(ન. લ.)]

**ઠાઉકું** જુઓ 'ઠાવકું.' [૦ હાસ્ય (રૂ. પ્ર.) મજાક, 'હ્યુમર'

**ઠાક-ઠીક** ક્રિ. વિ [જુઓ 'ઠીક,'-દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ઠીક ઠીક.'

**ઠાક-ઠોક** (-ક્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠોકવું,'-દ્વિર્ભાવ.] ઠોકાઠોક, અફળાવવું એ

**ઠાકર** પું. [દે. પ્રા. ઠक्कुर] ઠાકોરજી (ગામડાંઓમાં ચોરાઓમાં સેવાતી શ્રીકૃષ્ણ શ્રીરામ વગેરેની મૂર્તિ.) (૨) બ્રાહ્મણોમાં એવી એક અવટંક અને એનો પુરુષ.(સંજ્ઞા.)

**ઠાકર-ડૂમરો** પું. એ નામનો એક છોડ

**ઠાકરડો** પું [જુઓ 'ઠાકર' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઉત્તર ગુજરાતની હિંદુ કાટિયાવરણની એક જ્ઞાતિ અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા)

**ઠાકર-થાળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠાકર' + 'થાળી.'] ગામડાંઓમાં ચોરાઓમાંના ઠાકોરજીને ધરવામાં આવતી નૈવેદ્યની થાળી

**ઠાકર-મંદિર** (-મન્દિર) ન. [જુઓ 'ઠાકર' + સં.] ગામડાંઓમાંનું મોટે ભાગે ચોરામાં આવેલું દેવ-મંદિર

**ઠાકર-સેવા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠાકર' + સં.] ગામડાંઓમાંના દેવ-મંદિરના ઠાકોરજીની સેવા-ક્રિયા

**ઠાકરાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ઠાકર' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર. + 'આં' પ. વિ., બ. વ., પ્ર.] ગરાસિયા કોળી ભીલ વગેરે જાગીરદારો (કાંઈક તુચ્છકારમાં). (૨) ગરાસિયા સ્ત્રી, ઠકરાણાં

**ઠાકરિયો** પું. [જુઓ 'ઠાકર' + ગુ. 'ઇયું' ત પ્ર.] ગરાસિયા જેવી વરણાગી કરનાર માણસ, વરણાગિયો. (૨) (લા.) લીલા રંગનો ઝેરી જાતનો વીંછી

**ઠાકરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠાકર' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઠાકરપણું, અધિકાર, અમલ. (૨) ઠકરાત, નાનકડું રજવાડું (ન. મા.) (પદ્યમાં.)

**ઠાકોર** પું. [દે. પ્રા. ઠक्कुर] ગરાસિયો, જાગીરદાર, ખંડિયો સામંત. (૨) દેવ-મંદિરના ઠાકોરજી. (૩) ઠાકરડા વગેરેને માટેનો માન આપવા વપરાતો શબ્દ. (૪) બ્રહ્મક્ષત્રિય કાયસ્થ રાજપૂત ભીલ વગેરે જ્ઞાતિમાંની એક અવટંક અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**ઠાકોરજી** પું., બ. વ. [+ જુઓ 'જી.²'] દેવમંદિરમાંની સેવ્ય દેવ-મૂર્તિ (મુખ્યત્વે શ્રીકૃષ્ણની)

**ઠાકોર-શાહી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠાકોર' + 'શાહ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઠકરાતી સત્તા અને એનો દોર, 'ફ્યુડાલિઝમ'

**ઠાગલી** સ્ત્રી. [રવા.] દાંડાથી ઉછળાવેલી ગિલ્લી જમીન ઉપર પડે એ પહેલાં એને મારવામાં આવતો ફટકો. [૦ મારવી (રૂ. પ્ર.) ઊછળેલી ગિલ્લીને દાંડિયાનો ફટકો લગાવવો]

**ઠાગા-ઠૈયા** પું. બ. વ. [જુઓ 'ઠાગા' દ્વારા.] કામ કરવાનો ડોળ [–'ઠોળી.'] ઢોળ. ટીખળ, મશ્કરી

**ઠાગા-ઠોળ** (-ઠોળ્ય), -ળી સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠાગો' + 'ઠોળ,'

**ઠાગારી** સ્ત્રી. [રવા.] દાંડિયારાસ ખેલતાં થતો અવાજ

**ઠાગી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠાગો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ઠાગો, ગિલ્લીદાંડાની રમતમાં દંડાથી મરાતો ટપો

**ઠા(-ઠાં)શું¹** ન. પીરસેલું ભાણું

**ઠા(-ઠાં)શું²** ન. [જુઓ 'ઠગવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] ઠગાઈ. (૨) ઢોંગ, કપટ. (૩) અગાઉથી સંતલસ કરી કરવામાં આવતું ખાનગી કામ, ઠાગો. (૪) વિ. ધૂર્ત, ઠગ

**ઠાગો¹** પું. [જુઓ 'ઠગવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઠગાઈ, દગલબાજી. (૨) સંતલસ. (૩) (લા.) ચાડી. (૪) આળસ. (૫) તૈયારી

**ઠાગો²** પું. [રવા.] જુઓ 'ઠાગલી.' (૨) દાંડિયો. [-ગા મારવા (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'ઠાગલી મારવી.' -ગા રમવા (રૂ. પ્ર.) દાંડિયારાસ ખેલવો]

**ઠાઠ, ૦ઠઠેરો** પું. [રવા. + જુઓ -'ઠઠેરો.'] જુઓ 'ઠઠારો.'

**ઠાઠડી** સ્ત્રી. શબ લઈ જવાને માટે બાંધેલી બે વાંસ અને પટ્ટીઓની સીડી જેવી સજાવટ, નનામી, કરકટી, શબ-વાહિની. (૨) ઘોડાના કપાળમાંની ભમરી

**ઠાઠ-માઠ** પું. [જુઓ 'ઠાઠ,'–દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ઠઠારો.'

**ઠાઠિયું** જુઓ 'ઠાંઠિયું,'

**ઠાઠિયો** જુઓ 'ઠાંઠિયો.'

**ઠાઠી, -ઠીલું** વિ. [જુઓ 'ઠાઠ' + ગુ. 'ઈ'–'ઈલું' ત. પ્ર.] ઠાઠ-ઠઠેરો કરનારું, વરણાગિયું. (૨) (લા.) બડાઈ-ખોર

**ઠાઠું** જુઓ 'ઠાંઠું.'

**ઠાઠો** પું. ઊઠ-બેઠ. (૨) સેવા-ચાકરી, પરિચર્યા

**ઠાઠો-ઠાગો** પું. [જુઓ 'ઠાઠ' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર. + 'ઠાગો.'] જુઓ 'ઠાઠ-માઠ.' (૨) ઠગ-વિદ્યા, છેતરપીંડી

**ઠાડું** વિ. [હિ. ઠાડા] ઊભું રહેલું, ખડું રહેલું

**ઠાણ** ન. [સં. स्थान > પ્રા. ठाण] (ઘોડાઓને બાંધવાનો) તબેલો. (૨) (લા.) ઘોડીને ગર્ભ રહેવા ઘોડા પાસે લઈ જવાની ક્રિયા. [૦ દેવું (રૂ. પ્ર.] ઘોડીને ઘોડો બતાવવો. -ણે આવવું (રૂ. પ્ર.) ઘોડીનું ઋતુમાં આવવું]

**ઠાણા-ઉઠાણા** પું, બ. વ. [સં. स्थानक-उत्थानक- > પ્રા. ठाणअ-उठ्ठाणअ-] જૈન સાધુનો એક સ્થાનથી બીજા સ્થાનનો વિહાર. (જૈન.)

**ઠાણિયો** પું. [જુઓ 'ઠાણ' + ગુ. 'ઇયું' ત પ્ર.] ઊંચી જાતની ઘોડીઓને ઠાણ દેવા રાખવામાં આવેલો ઘોડો. (૨) (કાંઈક તિરસ્કારમાં) ઘોડાંઓનો રખેવાળ, અશ્વપાલ. (૩) (લા.) લુચ્ચો લફંગો અને જાર પુરુષ

**ઠાણો** પું. રેંટમાંની લોખંડની ઘટમાળમાંની ઊભી ચપટ પટ્ટીમાંનો દરેક ટુકડો

**ઠાબકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] સંભોગ કરવો. ઠબકાવું² ભાવે., ક્રિ. ઠબકાવવું² પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠાબોડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ચોરી કરવી. (૨) (લા.) સંભોગ કરવો. ઠાબોડાવું કર્મણિ., ક્રિ. ઠાબોડાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠાબોડાવવું, ઠાબોડાવું** જુઓ 'ઠાબોડવું'માં.

**ઠાભ** વિ. જાણીતું, માલૂમ હોય તેવું

**ઠામ¹** ન. [દે. પ્રા. ठाम] સ્થાન, જગ્યા. (૨) ઠેકાણું, પત્તો. [૦ પડવું, ૦ બેસવું (ઠામ્ય-, -બેસવું) (પ્ર. રૂ.) ગોઠવાઈ જવું. (૨) નાતરે બેસવું. ૦ પાડવું (ઠામ્ય-) (રૂ. પ્ર.) ગોઠવી દેવું. (૩) નાતરે બેસાડવું. ૦ મારવું (ઠામ્ય-) (રૂ. પ્ર.) સંપૂર્ણ રીતે મારી નાખવું, ઠાર કરવું. ૦ રહેવું (ઠામ્ય રે:વું) (રૂ. પ્ર.) મરણ પામવું]

**ઠામ²** ન. વાસણ, પાત્ર

**ઠામ ઠામ** (ઠામ્ય-ઠામ્ય) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઠામ,[૧]'–દ્વિર્ભાવ + જૂ. ગુ. 'ય' સા. વિ., જૂનો પ્ર.] ઠેકાણે ઠેકાણે, દરેક સ્થળે

**ઠામ-ઠી(-ઠીં)કરું** ન. [જુઓ 'ઠામ[૨]' + 'ઠી-(-ઠીં)કરું.'] માટીનાં ઠામ-વાસણ. [**-રાં ઉપાડવાં** (રૂ. પ્ર.) ઉચાળા ભરવા, ઘરવખરી ઉઠાવી બીજે લઈ જવી]

**ઠામ-ઠેકાણું** ન. [જુઓ 'ઠામ[૧]' + ઠેકાણું,' સમાનાર્થીનો દ્વિ ભર્વિ.] ઠેકાણું, પત્તો, સરનામું

**ઠામડું,-ણું** ન. [જુઓ 'ઠામ[૨]' + ગુ. 'ડું'-'ણું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઠામ[૨]' (લઘુતા-અર્થે).

**ઠામ-પ(-પા)લટો** પું. [જુઓ 'ઠામ[૧]' + 'પ(-પા)લટો.']

**ઠામ-બદલો** પું. [+ જુઓ 'બદલો,'] ઠેકાણાનો બદલો

**ઠામૂકું** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઠામ[૧]' દ્વારા.] ઠામ પણ ન રહે તે પ્રમાણે, તળિયા-ઝાટક, તદ્દન, સાવ, નિઃશેષ

**ઠામે-ઠામ** (-મ્ય) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઠામ,'-દ્વિર્ભાવ, પૂર્વ શબ્દમાં સા. વિ., 'એ' અને ઉત્તર શબ્દને (લઘુપ્રયત્ન) 'ય' પ્ર.], **ઠામો-ઠામ** (-મ્ય) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઠામ,'-દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ય' સા. વિ. જૂનો પ્રત્યય.] દરેક ઠેકાણે, ઠામ ઠામ

**ઠાર[૧]** પું. [સં. સ્થા ધાતુ > પ્રા. ઠા નો વિકાસ] ઠામ, ઠેકાણું. [**૦ કરવું, ૦ મારવું, ૦ રાખવું** (ઠારય-) (રૂ. પ્ર.) સંપૂર્ણ રીતે હથિયારથી મારી નાખવું. **૦ થવું** (રૂ. પ્ર.) એ રીતે માર્યા જવું]

**ઠાર[૨]** પું. [જુઓ 'ઠરવું' દ્વારા.] ઓસ, વલ. (૨) ઝાકળ, તુષાર. (૩) ઠંડી હવા

**ઠારક[૧]** વિ. [જુઓ 'ઠારવું' + ગુ. 'અક' કૃ. પ્ર.] ઠારનારું

**ઠારક[૨]** (-કચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠારવું' + ગુ. 'અક' કૃ. પ્ર.] ટાઢક, નિરાંત, શાંતિ

**ઠારકો** પું. [જુઓ 'ઠારક' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) શાંતિ, નિરાંત **૦ ઠારવો** (રૂ. પ્ર.) સંતોષ આપવો]

**ઠાર ઠાર** (ઠારચ-ઠારચ) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઠાર,[૧]'-દ્વિર્ભાવ + સા. વિ., જૂનો 'ય' પ્ર. બેઉને] જુઓ 'ઠામ ઠામ.'

**ઠારણ** ન. [જુઓ 'ઠારવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર.] ઠારવાની ક્રિયા

**ઠારણ-બિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [+ સં., પું.] જે અંશે પ્રવાહી ઠરી જામી જાય તે બિંદુ, ઠાર-બિંદુ

**ઠારણું** ન. [જુઓ 'ઠારવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર.], **ઠારપ** (-પ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠારવું' દ્વારા 'ઠાર' થઈ + ગુ. 'પ' ત. પ્ર.] ઠારવું એ, ઠારણ. (૨) શીતળતા

**ઠાર-પેટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠારવું' + 'પેટી.'] ઠંડું રાખવાની પેટી કે કબાટ, 'રેફ્રિજરેટર,' 'ફ્રીઝ'

**ઠાર-બિંદુ** (-બિન્દુ) ન. [જુઓ 'ઠારવું' + સં., પું.] જુઓ 'ઠારણ-બિંદુ.'

**ઠાર-મઠાર** (ઠારચ-મઠારચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠારવું' + 'મઠારવું.'] (લા.) માર-પછાડ, ઝપાઝપી

**ઠાર-વાઘ** પું. [જુઓ 'ઠાર[૨]' + 'વાઘ.'] ઠારમાં–બરફમાં રહેનારો વાઘ

**ઠારવું** જુઓ 'ઠરવું'માં.

**ઠારો-ઠાર** (-રચ) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઠાર,[૧]'-દ્વિર્ભાવ] + સા. વિ., જૂનો 'ય' પ્ર.] જુઓ 'ઠાર ઠાર'–'ઠામ ઠામ.'

**ઠાલવણી** સ્ત્રી., **-ણું** ન. [જુઓ 'ઠાલવવું + ગુ. 'અણી'–'અણું' કૃ. પ્ર.] ઠાલવવું એ, એક વાસણ કે ઠામમાંથી બીજામાં નાખવું એ. (૨) (લા.) ફુરસદ, અવકાશ

**ઠાલવવું** જુઓ 'ઠલવવું.'

**ઠાલા-મૂલું** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઠાલું,'-દ્વિર્ભાવ.] કારણ વિના, નિરર્થક, કામ વિના, નાહક, અમથું અમથું

**ઠાલિયાળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠાલું' + ગુ. 'ઇયું' + 'આળ' ત. પ્ર.] જેને સંતાન નથી થયું તેવી સ્ત્રી, વંધ્યા, વાંઝણી

**ઠાલિયું** ન. [જુઓ 'ઠાલું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] કપાસનું રૂ કાઢી લીધું હોય તેવું કાલું, ઠાલું

**ઠાલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠાલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કોકડી વીંટવાની ખાલી ભૂંગળી

**ઠાલું** વિ. [દે. પ્રા. ठल्लअ-] નિર્ધન, ગરીબ. (૨) ખાલી, અંદર કશું ન હોય તેવું. (૩) નિરર્થક, કારણ વિનાનું. (૪) વાસેલું ન હોય તેવું. (૫) ન. રૂ કાઢી લીધેલું કપાસનું કાલું, ઠાલિયું. (૬) દોરા વીંટવાના કામમાં આવતી ભૂંગળી. [**૦ઠમ** (રૂ. પ્ર.) તદ્દન ખાલી]

**ઠાલું-માલું** વિ. [જુઓ 'ઠાલું,'–દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ઠાલા-મૂલું.'

**ઠાલોઠ** વિ. [જુઓ 'ઠાલું' દ્વારા.] જુઓ 'ઠાલું(૧ થી ૪).' (૨) ન. જુઓ 'ઠાલું(૫–૬).'

**ઠાવકાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ ઠાવકું' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.], **-પણું** ન. [+ ગુ. 'પણું' ત. પ્ર.] ઠાવકાપણું

**ઠાવકું** વિ. સફાઈવાળું, સારું, સુંદર, સરસ. (૨) (લા.) ડાહ્યું, શાણું. (૩) મીઠું, મધુરું. (૪) ગંભીર વિચારવાળું

**ઠાંગરવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ટાઢે ઠરવું. (૨) વરાળ નીકળી જતાં ઠરી જવું. ઠંગરાવું[૨] ભાવે., ક્રિ. ઠંગરાવવું[૨] પ્રે.,સ.ક્રિ.

**ઠાંગરું, -ળું** ન. પીરસેલું ભાણું (કાંઈક અરુચિનો ભાવ)

**ઠાંગું[૧-૨]** જુઓ 'ઠાગું.[૧-૨]'

**ઠાંગું-ડળિયું** વિ. [જુઓ 'ઠાંગું[૨]' + 'ઠળિયું.'] અડધું-પડધું ચડેલું–પાકેલું

**ઠાંઠ[૧]** પું. મોટો ત્રાંસ (પહોળું ઊભા કોઠાનું થાળ જેવું વાસણ)

**ઠાંઠ[૨]** વિ. રસ વગરનું સૂકું

**ઠાંઠડ** ન. પથ્થરનો ટુકડો

**ઠાંઠડિયાળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠાંઠડી' + ગુ. 'ઇયું'-'આળ' ત. પ્ર.] કાંધની બંને બાજુ અકળે ભમરી હોય એવી ઘોડાની એબ, ઠાંઠડી

**ઠાંઠડી** સ્ત્રી. નાની થાળી. (૨) ઘોડાની એક એબ

**ઠાંઠણું** ન. મગની દાળ અને બાજરીનું ભરડકું

**ઠાંઠ-ઠરડા** પું., બ.વ. [રવા.] કાળજીનો અભાવ, બેદરકારી ઉપેક્ષાવૃત્તિ

**ઠાંઠેરો** પું. વાસણ વેચનાર કંસારો

**ઠાંઠા-વટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠાંઠું' + સં. °पट्टिका > પ્રા °वट्टिआ] ગાડી-ગાડાના ઠાંઠામાં વપરાતી લોખંડની પટ્ટી

**ઠાંઠિયું[૧]** વિ. [જુઓ 'ઠાંઠું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) ધીમી ગતિએ ચાલનારું. (૨) લુચ્ચું, ધૂર્ત

**ઠાંઠિયું[૨]** ન. [જુઓ 'ઠાંઠું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'ઠાંઠું.'

**ઠાંઠું** ન. ગાડાનો પાછલો ભાગ. (૨) કેડનો પાછલો ભાગ. (૩) પાઘડીનો ઉપલો ભાગ. (૪) હાડપિંજર. (૫) બાજરીમાં થોડાક ઘઉં નાખી ખાંડ્યા-ઝાટક્યા પછી છાસમાં નાખી રાંધેલી વાની. (૬) કરડું ડાબું. [**૦ કરવું** (રૂ.પ્ર.)

થોડું આપી રાજી કરવું]

**ઠાંડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠાંડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ખીલી, ખીંટી

**ઠાંડું** ન. ખીલો, ખીંટો. (૨) બહાર પડતો ભાગ

**ઠાંસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠાંસવું.'] ઠાંસીને ભરવાની ક્રિયા. (૨) વણાટની ઘટ્ટતા. (૩) ઉધરસ, ઠાંસો. (૪) (લા.) ગર્વ, અકડાઈ, બડાઈ, ડંફ, શેખી. [**૦ મારવી** (રૂ. પ્ર.) બડાઈ કરવી ]

**ઠાંસણિયો** પું. [જુઓ 'ઠાંસવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર. + 'ઇયું' ત. પ્ર.] આંગળામાં પહેરેલા કરડા નીકળી ન જાય માટે એની આડે પહેરવામાં આવતો જરા નાનો કરડો, ઠસકણિયું

**ઠાંસવું**[1] સ. ક્રિ. [રવા.] અંદર (દબાવીને) ભરવું, ઠોંસવું, ખોસવું, ઘાલવું. (૨) સામાના મનમાં ઉતારવું. **ઠંસાવું**[2] કર્મણિ., ક્રિ. **ઠંસાવવું**[2] પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠાંસવું**[2] અ. ક્રિ. [રવા.] ઉધરસ ખાવી, ઠાંસો ખાવો. **ઠંસાવું**[3] ભાવે., ક્રિ.

**ઠાંસિયું**[1] ન. [જુઓ 'ઠાંસવું[1]' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] પગ ઠાંસીને બેસવું એ, પલોંઠી વાળવી એ, પલોંઠિયું

**ઠાંસિયું**[2] ન. [જુઓ 'ઠાંસવું[2]' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] રોતાં રોતાં શ્વાસ રુંધાઈ જવો એ, ડૂસકું

**ઠાંસિયો** પુ. [જુઓ 'ઠાંસિયું.[1]'] આંગળામાં પહેરેલા કરડા નીકળી ન જાય એ માટે આડો ભરવવામાં આવતો નાનો કરડો, ઠાંસણિયો, ઠસકણિયું [બેડો ઠાંસો

**ઠાંસી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠાંસવું[2]' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર ] ઉધરસનો

**ઠાંસો**[1] પું. [ જુઓ 'ઠાંસવું[1]' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર. ] જુઓ 'ઠાંસિયો.' (૨) (લા.) ગીચ ઝાડી. (૩) તાણાના તાર કે વાણાની દોરીને સજ્જડ બેસાડવાનું ઓજાર

**ઠાંસો**[2] પું. [ જુઓ 'ઠાંસવું[2]' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર. ] ઉધરસનો ઠોંસો. (૨) જનાવરના ગળામાં થતો ઉધરસના પ્રકારનો એક રોગ [ખીચોખીચ, ખૂબ ઠાંસીને

**ઠાંસોઠાંસ** અ. ક્રિ. [ જુઓ 'ઠાંસવું,[1]'-દ્વિર્ભાવ.] ઠસોઠસ,

**ઠિ(-ઠી)કરિયું** વિ. [જુઓ 'ઠી(-ઠીં)કરું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઠીકરાના જેવા આછા રાતા ખરાબ રંગનું

**ઠિટ(-ઠ)કાવવું** જુઓ 'ઠીટકવું'માં.

**ઠિટ(-ઠ)રાવવું** જુઓ 'ઠિટરવું.'

**ઠિઠિકાડા** સ્ત્રી., **ઠિઠિયાડો** પું., **ઠિઠિયારી** સ્ત્રી., **ઠિઠિયારો** પું. [રવા.] હસાહસ. (૨) (લા.) મશ્કરી, ટીખળ, ઠઠ્ઠા-બાજી

**ઠિઠોરી, -ળી** સ્ત્રી. [રવા.] મશ્કરી, ટીખળ

**ઠિનકાવવું** જુઓ 'ઠીનકવું'માં.

**ઠિયો** પું. [ સં. स्थितक- > પ્રા. ठिअअ-] હદની નિશાની, ખાંભો, ખૂંટો. (૨) જગ્યા, બેઠક

**ઠિસિ(-શિ)યાણી** સ્ત્રી. [રવા.] ખડખડાટ હસવાનો અવાજ. (૨) જુઓ 'ઠિઠિયારી.'

**ઠિસિ(-શિ)યારી** સ્ત્રી. [રવા.] જુઓ 'ઠિઠિયારી.'

**ઠિં(-ઠીં)ગુજી, -શી** વિ. [જુઓ 'ઠિંગુ' + માનાર્થે 'જી' અને એના ઉચ્ચારણભેદે + 'શી.'] ઠીંગણા ઘાટનું

**ઠીક** ક્રિ. વિ. [સર૦ હિં., મરા.] નહિ સારું કે નહિ નઠારું એવું, સમધારણ, સામાન્ય. (૨) પ્રમાણમાં સારું. (૩) ભૂલ વગરનું. બરાબર, યોગ્ય, સાચું. (૪) પ્રતિકૂળ આચરણ ન કરનારું. (૫) કે.પ્ર. વારુ, ભલે, અસ્તુ. [**૦ આવવું, ૦ હોવું** (રૂ. પ્ર.) બંધ બેસતું થવું. **૦ ઊતરવું** (રૂ. પ્ર.) ધાર્યા પ્રમાણે પાક થવો કે માપમાં ઊતરવું. (૨) સાધું વર્તન રાખવું. **૦ કરવું** (રૂ. પ્ર.) દુરસ્ત કરવું. **૦ થવું** (રૂ. પ્ર.) સાજું થવું. (૨) યોગ્ય થવું, સારું થવું. **૦ પડવું** (રૂ. પ્ર.) ગોઠવું, પસંદ આવવું. **૦ પડે તેમ** (રૂ. પ્ર.) મરજી પ્રમાણે, 'એટ રૅન્ડમ.' **૦ લાગવું** (રૂ. પ્ર.) સારું દેખાવું, શોભા આપે એવું અનુભવાવું]

**ઠીકઠાક** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઠીક'નો દ્વિર્ભાવ.] વ્યવસ્થિત ગોઠવાયેલું હોય એમ. (૨) દુરસ્ત કરી લીધેલું હોય એમ. [**૦ કરવું** (રૂ. પ્ર.) દુરસ્ત કે વ્યવસ્થિત કરવું. **૦ થવું** (રૂ. પ્ર.) ટાપટીપ કરી તૈયાર થવું]

**ઠીકડાકિયું** વિ. [ + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] નાનું સરખું, નાજુકડું

**ઠીક ઠીક** ક્રિ. વિ. [ જુઓ 'ઠીક'નો દ્વિર્ભાવ.] સામાન્ય રીતે સારું કે માફક આવે તેવું [જુઓ 'ઠીકાઠીક.'

**ઠીકમ-ઠીક** (ઠીકમ્-ઠીક) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઠીક'નો દ્વિર્ભાવ.]

**ઠી(-ઠીં)કરી** સ્ત્રી. [ દે. પ્રા. ठिक्करिआ, વળી જુઓ 'ઠી(-ઠીં)કરું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઠીકરાનો નાનો ટુકડો. (૨) ચલમમાં નાખવાની કાંકરી. (૩) એ નામની એક રમત

**ઠી(-ઠીં)કરી-જામ** વિ. [ જુઓ 'ઠી(-ઠીં)કરી' + 'જામવું.'] ઊની ઠીકરી અને હળદર નાખી ગરમ કરેલું (દૂધ ઉધરસના ઉપચાર તરીકે) [એક રમત

**ઠી(-ઠીં)કરી-દાવ** પું. [ જુઓ 'દાવ.'] ઠીકરીથી રમાતી

**ઠી(-ઠીં)કરી-સંતા(૦ડા)મણી** સ્ત્રી. [ + જુઓ 'સંતાવું' અને 'સંતાડવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ. પ્ર. ] જેમાં ઠીકરી સંતાડવાની હોય છે તેવી એક રમત

**ઠી(-ઠીં)કરું** ન. [ દે. પ્રા. ठिक्करअ- ] માટીનાં વાસણ નળિયાં વગેરેનો તૂટેલો નાનો ટુકડો. (૨) (લા.) માટીનું વાસણ, ઠીબ. [**-રામાં ધૂળ ના(-નાં)ખવી** (રૂ. પ્ર.) ચાલતું ગુજરાન અટકાવવું. (૨) બદનામ થવું કે કરવું. **-રામાં ધૂળ પડવી** (રૂ. પ્ર.) ચાલતું ગુજરાન અટકી પડવું. **-રાં ફોડવાં** (રૂ. પ્ર.) નકામી ધાંધલ ઊભી કરવી. **૦ ફૂટવું** (રૂ. પ્ર.) રોજી તૂટી જવી. **૦ ફેરવવું** (રૂ. પ્ર.) ભીખ માગતા ફરવું. **૦ ફોડવું, ૦ ફોડી ના(-નાં)ખવું** (રૂ. પ્ર.) ચાલતા ગુજરાનમાં વિક્ષેપ નાખવો. (૨) રહસ્ય ખુલ્લું કરવું. (૩) ચાલુ નોકરી છોડી દેવી ]

**ઠીકા(-કો)ઠીક** ક્રિ. વિ. [ જુઓ 'ઠીક,'-દ્વિર્ભાવ. ] ખૂબ જ ભવ્ય રીતે, ઘણી જ ઉત્તમ રીતે. (૨) સામાને સારી અસર થાય એમ

**ઠીટ(-ઠ)ક** (-ક્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠીટ(-ઠ)કવું.'] નવાઈ પામવાપણું. [**૦ જવું, ૦ રહેવું** (-રે:વું) (રૂ.પ્ર.) નવાઈ પામવું ]

**ઠીટ(-ઠ)કવું** અ. ક્રિ. [રવા.] અચંબાથી થંભી જવું. (૨) આનાકાની કરવી. **ઠીટ(-ઠ)કાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઠિટ(-ઠ)કાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [ટાઢ, ઠંડી. (૩) ઝાકળ

**ઠીટ(-ઠ)ર** (-રય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠીટ(-ઠ)રવું '] જડતા. (૨)

**ઠીટ(-ઠ)રવું** અ. ક્રિ. [રવા.] જડ થઈ જવું. (૨) ટાઢે થરથરવું. (૩) થિજાવું. (૪) ઊગવું બંધ થવું. **ઠીટ(-ઠ)રાવું**

ભાવે., ક્રિ. ઠિટ(-ડ)રાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઠીઠ** વિ. [રવા.] જડ, બુદ્ધિ-હીન, જડસુ
**ઠીડક** (-કચ) જુઓ 'ઠીટક.'
**ઠીડકવું, ઠીડકાવું** જુઓ 'ઠીટકવું'માં.
**ઠીડર** (-રચ) જુઓ 'ઠીટર.'
**ઠીડરવું, ઠીડરાવું** જુઓ 'ઠીટરવું'માં. [થઈ ગયેલું
**ઠી(-ઠીં)ડિયું** વિ. [રવા.] ભંગાર જેવું, ભાંગ્યુંતૂટ્યું, ખંડેર
**ઠીઠી** સ્ત્રી. [રવા.] ખડખડાટ હસવું (કાંઈક મજાક કે મશ્કરીના ભાવથી), અટ્ટહાસ્ય. (૨) મશ્કરી, ટીખળ
**ઠી(-ઠીં)ઠું** વિ. [રવા.] કહેવા બતાવવા કે માનવા માત્ર હોય તેવું. (૨) કામચલાઉ. (૩) ન. ઠીબડું. (૪) મનની અક્કડાઈ. (૫) વાંસાની નીચેનો ભાગ, ઢીંઢું. (૬) ઠાંઠું
**ઠીનક** (-કચ) સ્ત્રી. [રવા.] બડબડાટ. (૨) નિસાસો
**ઠીનકવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠીનક,'-ના. ધા.] બડબડવું. (૨) ચીસ પાડવી. (૩) ફરિયાદ કરવી. **ઠીનકાવું** ભાવે. ક્રિ. **ઠિનકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઠીબ** ન., (-બ્ય) સ્ત્રી. [રવા.], ૦**કું**[૧] ન. [+ ગુ. 'કું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઘડા હાંડલાં કોઠી વગેરેનો ઉપરનો અડધાથી વધુ ભાગ તૂટી જતાં નીચેનો વધેલો ભાગ, ઠીબડું
**ઠીબકું**[૨] વિ. કામ કરવામાં બહુ જ ધીમું. (૨) ન. નાતવહેવાર બંધ કરી દેવાનું કાર્ય [ઠીબડું
**ઠીબડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠીબડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું
**ઠીબડું, -લું** ન. [જુઓ 'ઠીબ' + ગુ. 'ડું' -'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઠીબ.'
**ઠીમ** વિ. [રવા.] ઠરેલ બુદ્ધિનું. (૨) આબરૂદાર
**ઠીમે-ઠીમ** વિ. [જુઓ 'ઠીમ'નો દ્વિર્ભાવ + પૂર્વ પદમાં ત્રી. વિ. 'એ' પ્ર.] સમાન યોગ્ય દરજ્જાનું
**ઠીલિયો** પું. [જુઓ 'ઠીલો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.],
**ઠીલો** પું. [રવા.] ઠળિયો
**ઠીસકો** પું. [રવા.] (લા.) મશ્કરી, ટીખળ, હાંસી
**ઠી(-ઠીં)સરું** વિ. [રવા.] મશ્કરું, ટીખળી. (૨) ન. મશ્કરી, ટીખળ. (૩) ભાંગેલું ઠામ
**ઠીંકરિયું** જુઓ 'ઠિકરિયું.'
**ઠીંગણુ, -ણું** વિ. [જુઓ 'ઠીંગુ' દ્વારા.] વામન ઘાટનું, વામણું, ઠિંગુજી, બેઠા કદનું
**ઠીંગર(-રા)વું** અ. ક્રિ. [રવા.] ટાઢથી ઠરી જવું. (૨) ભૂખ મરી જવી. (૩) વરસાદ પડતો બંધ થવો. **ઠીંગરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઠીંગરાવું** જુઓ 'ઠીંગરવું.'
**ઠીંગળાવવું** જુઓ 'ઠીંગળાવું'માં,
**ઠીંગળાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] બરાબર ન પાકવું, કાચું રહી જવું. **ઠીંગળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઠીંગા-ઠોળી** સ્ત્રી. [અસ્પષ્ટ + જુઓ 'ઠોળી.'] અટપલાં કરી કરવામાં આવતી મશ્કરી
**ઠીંગુજી, -શી** જુઓ 'ઠિંગુજી, -શી.'
**ઠીંગું** વિ. જુઓ 'ઠીંગણું.'
**ઠીંચાવવું** જુઓ 'ઠીંચાવું'માં.
**ઠીંચાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ભરચક થઈ રહેવું, ભરપૂર હોવું. **ઠીંચાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [માણસ
**ઠીંઠ** વિ. [રવા.] ધરાર મોઢું બની બેસનારું. (૨) ન. એવું
**ઠીંડિયું** જુઓ 'ઠીડિયું.'
**ઠીંઠું** જુઓ 'ઠીઠું.'
**ઠીંસરું** જુઓ 'ઠીસરું.'
**ઠુકાવવું, ઠુકાવું** જુઓ 'ઠૂકવું'માં.
**ઠુ(-ઠું)ડવાવવું** જુઓ 'ઠૂ(-ઠૂં)ડવાવું'માં.
**ઠુમકારવું** સ. ક્રિ. [રવા.] આંગળી વડે પતંગની દોરી તાણી ઝટકો મારવો
**ઠુમકાવવું** જુઓ 'ઠૂમકવું'માં. [જુઓ 'ઠૂમરો.'
**ઠુમરિયું** ન. [જુઓ 'ઠૂમરો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]
**ઠુસકાવવું** જુઓ 'ઠૂસકવું'માં.
**ઠુસણિયું** ન. [અં. 'ટ્યૂશન્'નું ભ્રષ્ટ રૂપ + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ખાનગી અધ્યાપન-કાર્ય, 'ટ્યૂશન' (કાંઈક અ-રુચિનો ભાવ)
**ઠુસ્સી** સ્ત્રી. [રવા.] સ્ત્રીઓને કંઠમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું
**ઠું(-ઠું)ગણુ** ન., **-ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠું(-ઠું)ગો' દ્વારા.] જુઓ 'ઠુંગો.'
**ઠું(-ઠું)ગા-પાણી** ન. બ. વ. [જુઓ 'ઠું(-ઠું)ગો' + 'પાણી.'] જુઓ 'ઠુંગો.' (૨) (લા.) નાસ્તો-પાણી
**ઠું(-ઠું)ગાર** પું. જુઓ 'ઠુંગો.' [ઠુંગો કરાવવો
**ઠું(-ઠું)ગાવવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠું(-ઠું)-ગો,'-ના. ધા.]
**ઠું(-ઠું)ગેર** (-રચ) સ્ત્રી. [રવા.] એક પછી એક ચાંચમાં પકડવું એ. (૨) ધીમે ધીમે ખાવું
**ઠું(-ઠું)ગેરવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠું(-ઠું)ગેર,'-ના. ધા.] એક પછી એક ચાંચમાં પકડવું. (૨) ધીમે ધીમે ખાવું. **ઠું(-ઠું)ગેરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઠું(-ઠું)ગેરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઠું(-ઠું)ગેરાવવું, ઠું(-ઠું)ગેરાવું** જુઓ 'ઠુ(-ઠું)ગેરવું'માં.
**ઠું(-ઠું)ગો** પું. અફીણ લીધા પછી કરવામાં આવતો નાસ્તો
**ઠૂકવું** અ. ક્રિ. કુસ્તીમાં હારી જવું. **ઠુકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઠુકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઠૂ(-ઠૂં)ડવાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] સખત ટાઢથી ધ્રૂજ્યા કરવું. **ઠુ(-ઠું)ડવાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઠૂઠવો** પું. [રવા.] મરણ પાછળ પોક મૂકી મોટેથી ભેંકડો તાણવો એ. [૦ મૂકવો (રૂ. પ્ર.) મોટેથી પોક મૂકવી]
**ઠૂઠી** સ્ત્રી. એ નામનું એક ઝાડ
**ઠૂણકાં** ન., બ. વ. ચકલિઠલુ પ્રકારની એક રમત
**ઠૂણકું** ન. લાકડાની મોટી ગાંઠ, ઢીમચું
**ઠૂમક** (-કચ) સ્ત્રી. [રવા.] 'ઠૂમક ઠૂમક' એ પ્રકારની ચાલ
**ઠૂમક ઠૂમક** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઠૂમકવું,'-દ્વિર્ભાવ.] 'ઠૂમક' એવો અવાજ થાય એમ
**ઠૂમકવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠૂમક,'-ના ધા.] 'ઠૂમક' એવો અવાજ કરવો. **ઠૂમકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઠુમકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઠૂમકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠૂમકો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] પગનો ઠેકો દેવાની ક્રિયા. (૨) પતંગ ચડાવવા કરવામાં આવતો દોરીનો ધીમો આંચકો [મોટો આંચકો
**ઠૂમકો** પું. [રવા.] પતંગની દોરીનો ચડાવતી વખતનો
**ઠૂમરી**[૧] સ્ત્રી. એ નામનું એક વૃક્ષ

**ઠૂમરી**[૨] સ્ત્રી. [રવા.] એક પ્રકારની ગાન-પદ્ધતિ. (સંગીત.)
**ઠૂમરી**[૩] સ્ત્રી. ભાંજવેલી ને મોઢું ચડાવેલી મગ કે ચણાની દાળ
**ઠૂમરી**[૪] સ્ત્રી. ગપ
**ઠૂમરો** પું. જારનું ભરડકું, ઠૂંબરો. (૨) જુવારના દાણા જેવો પથ્થરનો મણકો. (હીંગળાજની યાત્રા કરી આવેલાં એની માળા પહેરે છે.)
**ઠૂમસું** વિ. ટૂંકું અને ભરાવદાર. (૨) ન. ટૂંકું કુંપળ. (૩) વાળનો છૂટો છવાયેલો ફૂટતો કોંટો
**ઠૂવો** પું. પાણી રોકવા માટે બાંધવામાં આવતી આડી પાળ. (૨) રસ્તા વચ્ચે ઊભી કરેલી આડચ
**ઠૂ(-ઠૂં)સ(-શ)** (-સ્ય,-શ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] તદ્દન થાકી જવાય તેવી સ્થિતિ, અડદાવો. [૦ કાઢવી (રૂ. પ્ર.) તદ્દન થકવી દેવું]
**ઠૂસ(-શ)** વિ. [રવા.] (લા.) તદ્દન નબળું
**ઠૂસક** (-કચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠૂસકવું.'] જુઓ 'ઠૂસકી.'
**ઠૂસકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] 'ઠૂસક' એવો અવાજ કરવો. (૨) એવા અવાજથી વાછૂટ કરવી. (૩) ડૂસકાં ખાવાં. **ઠૂસકાવું** ભાવે., ક્રિ. ઠુસકાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઠૂસકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠૂસકવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] વાછૂટનો ધીમો પ્રસરતો અવાજ
**ઠૂ(-ઠૂં)સકું** ન. [જુઓ 'ઠૂસકવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] ઠૂઠવો મૂકીને રોવાની ક્રિયા. (૨) ડૂસકું. (૩) (લા.) મહેણું, ટોણું
**ઠૂંગણું** ન., **-ણી** સ્ત્રી. જુઓ 'ઠુંગણ,-ણી.'
**ઠૂંગા-પાણી** જુઓ 'ઠુંગા-પાણી.'
**ઠૂંગાર** જુઓ 'ઠુંગાર,'
**ઠૂંગારવું** જુઓ 'ઠુંગારવું,'
**ઠૂંગેર** (-રચ) જુઓ 'ઠુંગેર.'
**ઠૂંગેરાવવું, ઠૂંગેરાવું** જુઓ 'ઠુંગેરવું'માં.
**ઠૂંગેરવું** જુઓ 'ઠુંગેરવું.'
**ઠૂંગેરાણું** જુઓ 'ઠુંગેરાણું.'
**ઠૂંગો** જુઓ 'ઠુંગો.'
**ઠૂંઠ, ૦રૂ** ન. [દે. પ્રા. ઠુંઠ પું., ન.] ઝાડનું ડાળાં-પાંદડાં વિનાનું થડિયું. ઠૂંઠું. (૨) વિ. હાથ કપાઈ ગયા હોય તેવું
**ઠૂંઠવાવવું, ઠૂંઠવાવું** જુઓ 'ઠૂઠવાવું'માં.
**ઠૂંઠિયું** ન. વિ. [જુઓ 'ઠૂંઠ' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઠૂંઠું.' (૨) (લા.) હીજડું
**ઠૂંઠી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠૂંઠ' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] અનાજના છોડનો જમીનમાં રહી ગયેલો ખીપો
**ઠૂંઠું**[૧] ન. વિ. [જુઓ 'ઠૂંઠ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઠૂંઠ.' (૨) બીડી પિવાઈ ગયા પછીનો વધેલો ટુકડો. [-ઠામાં ઠેલવું (રૂ. પ્ર.) ગણતરીમાં ન લેવું, ન ગણવું]
**ઠૂં-ઠૂં**[૨] ક્રિ. વિ. [રવા.] ઉધરસનો ઠૂંસો આવે એમ
**ઠૂંઠ** જુઓ 'ઠૂંઠ.' (૨) અણઘડ પથ્થર
**ઠૂંબરો** જુઓ 'ઠૂમરો(૧-૨).'
**ઠૂંસ(-શ)** (-સ્ય-, -શ્ય) જુઓ 'ઠૂસ(-સ).'
**ઠૂંસકું** જુઓ 'ઠૂસકું.'
**ઠૂંસલો** પું. [જુઓ 'ઠૂંસો' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઠૂંસો.' (૨] (લા.) મહેણું, ટોણું [મારવો એ
**ઠૂં(-ઠોં)સો** પું. [રવા.] મૂઠી વાળી હોય તેવા હાથથી ગોદો
**ઠેક** (-કચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠેકવું.'] ઠેકડો, કૂદકો
**ઠેક-ઠેકાણે** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઠેકાણું,'-શબ્દની બે શ્રુતિનો દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] દરેક ઠેકાણે, સ્થળે સ્થળે
**ઠેકડ** (-ડચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠેક' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ઠેક.'
**ઠેકડિય(-યે)ણ** (-ણ્ય) [જુઓ 'ઠેકડિયું[૧]'+ગુ. 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઠેકડી કરનારી સ્ત્રી, મશ્કરી સ્ત્રી
**ઠેકડિયું**[૧] વિ. [જુઓ 'ઠેકડી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઠેકડી કરનારું, મશ્કરું [મારનારું
**ઠેકડિયું**[૨] વિ. [જુઓ 'ઠેકડો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ઠેકડા
**ઠેકડિયો** પું. [જુઓ 'ઠેકવું' દ્વારા.] કાપડ છાપનાર કારીગર, છાપગરો, છીપો
**ઠેકડી** સ્ત્રી. [રવા.] મજાક, મશ્કરી, ટીખળ, રોળ
**ઠેકડો** પું. [જુઓ 'ઠેક' + ગુ. 'ડો' ત. પ્ર.] જુઓ 'ઠેક.'
**ઠેકણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠેકવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] ઠેકવાની એક પ્રકારની રમત
**ઠેકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] સપાટ કે ખાડા-ખડબાવાળી જમીન ઉપર એક પગ ઉપાડી કૂદકો મારવો ('કૂદકો' ટૂંકો બે પગનો હોય છે, 'છલંગ' લાંબી હોય છે.) (૨) બીબાંથી (કાપડ) છાપવું. **ઠેકાવું** ભાવે., ક્રિ. ઠેકાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઠેકં-ઠેકા** (ઠેકમ્-ઠેકા) પું., બ. વ. [જુઓ 'ઠેકવું,' –દ્વિર્ભાવ.] વારંવાર ઠેકવાની ક્રિયા, ઠેકાઠેકી
**ઠેકા-અધિકારી** વિ., પું. [જુઓ 'ઠેકો' + સં, પું.] ઇજારો આપવાની સત્તા ધરાવતો સરકારી અમલદાર, 'કૉન્ટ્રેક્ટ ઑફિસર' [ગાડી
**ઠેકા-ગાડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠેકો' + 'ગાડી.'] ભાડાથી મળતી
**ઠેકાણું** ન. [સર૦ હિં. 'ઠિકાના.'] નિવાસ કરવાનું સ્થાન, મુકામ. (૨) કામધંધાનું સ્થળ. (૩) સરનામું. (૪) (લા.) વ્યવસ્થિત રીતે ગોઠવાઈ જવાની સ્થિતિ, પ્રબંધ, વ્યવસ્થા. [-ણાની વાત (રૂ. પ્ર.) સ્થિર વાત, સમઝદારીવાળી વાત. ૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) કન્યાને સારે ઘેર પરણાવવી. (૨) વગે પાડવું, સ્થાને ગોઠવવું. (૩) મારી નાખવું. ૦ થવું (રૂ.પ્ર.) યોગ્ય સ્થળે ગોઠવાઈ જવું. ૦ શોધવું (રૂ. પ્ર.) કન્યા માટે સારું ઘર શોધવું. ૦ હોવું (રૂ. પ્ર.) માનસિક સ્વસ્થતા હોવી. -ણે આવવું (રૂ.પ્ર.) ગૂંચવણમાંથી નીકળી આવવું. (૨) મર્યાદામાં આવી રહેવું. -ણે કરવું (રૂ.પ્ર.) વેરાયેલું એક સ્થળે ગોઠવવું. (૨) કાસળ કાઢવું, મારી નાખવું. -ણે ના(-નાં)ખવું (રૂ. પ્ર.) સુયોગ્ય સ્થળે ગોઠવવું. -ણે પડવું (રૂ. પ્ર.) સુયોગ્ય સ્થળે ગોઠવાઈ જવું. -ણે પહોંચાડવું (-પોંચાડવું) (રૂ. પ્ર.) યથાસ્થાન પહોંચાડવું. (૨) લુપ્ત કરવું કે મારી નાખવું. -ણે પાડવું (રૂ. પ્ર.) સુયોગ્ય સ્થળે ગોઠવી દેવું. (૨) છેવટની ક્રિયા કે અગ્નિસંસ્કાર કરવા. -ણે બેસાડવું (-બેસાડવું) (રૂ.પ્ર.) વરાવવું કે ધરાવવું. -ણે મૂકવું (રૂ. પ્ર.) સચવાઈ રહે તેવે સ્થળે મૂકવું. -ણે રહેવું (-રેવું) (રૂ. પ્ર.) ચિત્તની સ્વસ્થતા જાળવવી. -ણે લાવવું (રૂ. પ્ર.) સમઝાવીને

કે મારકૂટ કરીને સીધા રાહ ઉપર ચડાવવું, સલ્ય થાય એમ કરવું] [પ્ર.] –ને બદલે, -ની જગ્યાએ

**ઠેકાણે** ના.યો. [જુઓ 'ઠેકાણું' + ગુ. 'એ,' સા. વિ.,

**ઠેકા(-કે)-દાર** વિ., પું. [જુઓ 'ઠેકો' + ફા. પ્રત્યય.] (જગાત વગેરે ઉઘરાવવાનો) ઇજારો લેનાર, ઇજારદાર, 'કૉન્ટ્રૅક્ટર'

**ઠેકા(-કે)દારી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ઠેકાદારનું કામ

**ઠેકામણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠેકવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ. પ્ર.] ઠેકાવવું એ

**ઠેકાવવું, ઠેકાવું** જુઓ 'ઠેકવું'માં.

**ઠેકે-દાર** જુઓ 'ઠેકા-દાર.'

**ઠેકેદારી** જુઓ 'ઠેકાદારી.'

**ઠેકો¹** પું. [રવા.] નરઘાં કે મૃદંગ ઉપર મારવામાં આવતો તાલનો કણ કે ઠેક. (૨) નાચતાં તાલ પ્રમાણે મારવામાં આવતો પગનો ઠેક

**ઠેકો²** પું. જગાત વગેરે ઉઘરાવવાનો ઇજારો

**ઠેગી** સ્ત્રી. એક પ્રકારનું ખડ-ધાન

**ઠેઘું** ન. [રવા.] ઠેબું, ઠેશ

**ઠેચલાવવું** જુઓ 'ઠેચલાવું'માં.

**ઠેચલાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] રસ્તે ખાડા-ખડબા આવતાં ગાડામાં રિબાવું. **ઠેચલાવવું** પ્રે.,સ. ક્રિ. [પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઠેચવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ખાંડવું. **ઠેચાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઠેચાવવું**

**ઠેચાવવું, ઠેચાવું** જુઓ 'ઠેચવું'માં.

**ઠેઠ** (-ઠ્ય) ક્રિ. વિ. છેક છેડા સુધી, છેલ્લા બિંદુ સુધી. [૦ **પહોંચાડવું** (-પોં:ચાડવું) (રૂ. પ્ર.) બરોબર સજા કરવી. ૦**નું** (રૂ. પ્ર.) પૂરું પહોંચેલું, ખૂબ કુશળ. (૨) ધૂર્ત. ૦ **લગીનો માર્ગ** (રૂ. પ્ર.) સળંગ રસ્તો, સીધો રસ્તો]

**ઠેઠુ** પું. [જુઓ 'ઠેઠ' + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] બધી વાતનો જાણકાર. (૨) ચોરનો મળતિયો કે બાતમીદાર

**ઠેઠો** પું. [જુઓ 'ઠેઠ' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] (લા.) સંકેત

**ઠેઠા-ઠેઠ** (-ઠ્ય) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઠેઠ,'-દ્વિર્ભાવ.] તદ્દન છેલ્લા સ્થાન ઉપર

**ઠેડો** પું. પતંગનો વાંસની સળીનો મોલ

**ઠેણું** વિ. લુચ્ચું, ધૂર્ત. [-ણીનું (રૂ. પ્ર.) લુચ્ચી માતાને પેટે જન્મેલું (એક ગાળ)]

**ઠેપ** વિ. અનુકૂળ, માફક આવે તેવું

**ઠેપવું** સ. ક્રિ. [રવા., સુ.] સ્પર્શ કરવો. **ઠેપાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઠેપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠેપાવવું, ઠેપાવું** જુઓ 'ઠેપવું'માં.

**ઠેબ** (-બ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] ઠેબું, ઠેંશ

**ઠેબરડી** સ્ત્રી. કાંસાની નાની તાંસળી કે થાળી

**ઠેબાવવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠેબ', -ના. ધા.] ઠેબે મારવું. (૨) દેખાવ પૂરતું દેવા જવું [અંગૂઠડી

**ઠેબી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠેબો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] દરજીની

**ઠેબું** ન. [રવા.] પગની ઠેશ કે ઠોકર. (૨) વળા-વળીનું દીવાલ બહાર નીકળતું બૂઠું ટોચકું. (૩) (લા.) લથડિયું

**ઠેબો** પું. ટેકો

**ઠેર¹** (ઠેરય) ક્રિ. વિ. ઠેકાણે, ઠામે, [૦**ના ઠેર** (-ઠેરય) (રૂ. પ્ર.) જેવી સ્થિતિમાં હોવું તેવી સ્થિતિમાં હોવું એ ૦ **મારવું**, ૦ **રાખવું** (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'ઠાર મારવું.']

**ઠેર²** (-રય) સ્ત્રી. (રમવાની) લખોટી

**ઠેર ઠેર** (ઠેરય ઠેરય) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઠેર,' -દ્વિર્ભાવ.] પ્રત્યેક ઠેકાણે, દરેક સ્થળે, બધે જ

**ઠેર(-રા)વવું** જુઓ 'ઠરવું'માં.

**ઠેરવું** (ઠેરવું) અ. ક્રિ. ઝઘડો થઈ પડવો. ('ઠેરી' સ્ત્રી. હોય એમ 'ખરી ઠેરી ગઈ') **ઠેરાવું²** ભાવે., ક્રિ

**ઠેરાણું** (ઠેરાણું) ન. [જુઓ 'ઠરવું' દ્વારા.] ઠેકાણું

**ઠેરાવ** જુઓ 'ઠરાવ.'

**ઠેરાવવું** જુઓ 'ઠેરવવું' અને 'ઠરવું'માં.

**ઠેરાવું¹** (ઠેરાવું) જુઓ 'ઠરવું'માં.

**ઠેરાવું²** જુઓ 'ઠેરવું'માં. ['ઠેર.²'

**ઠેરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠેર' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ

**ઠેરી-દાવ** પું. [+ જુઓ 'દાવ.'] લખોટીની કે કાંકરીની રમત

**ઠેરો** પું. [જુઓ 'ઠેર' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] લખોટો (રમવાનો)

**ઠેલ** પું. [જુઓ 'ઠેલવું.'] ધક્કો, ઠેલો, હડસેલો. (૨) ચિચોડામાં સૂયાની પાસે રહેતું લાકડું. (૩) કૂવાના મંડાણનું બે પાંખિયાંવાળું લાકડું. (૪) દેશી ચરખાને ડગમગતો રોકવા વપરાતું ટેકણ. (૫) દરજીના સંચામાં બોબિનને સજ્જડ રાખતો પેચ. (૬) હિંડોળા માટેનું કડાવાળું આડું

**ઠેલણ-ગાડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠેલવું' + ગુ. 'અણ' કૃ. પ્ર. + 'ગાડી.'] બાળકને ચાલતાં શીખવાની ત્રણ પૈડાંવાળી ગાડલી, ચાલણ-ગાડી ['ઠેલં-ઠેલા.'

**ઠેલમ-ઠેલા** (ઠેલમ્-ઠેલા) પું. [જુઓ 'ઠેલં-ઠેલા'] જુઓ

**ઠેલવવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠેલવું.'] ઠેલવું, હડસેલવું (રૂઢ 'ઠેલવું' છે, આ ક્વચિત્ વપરાય છે.)

**ઠેલવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ધક્કો કે હડસેલો મારી આગળ ધકેલવું. (૨) જોરથી ઊંડું પેસાડવું, ઘાલવું. (૩) (લા.) મુલતવી રાખવું. (૪) નાસુકર જવું. **ઠેલાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઠેલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠેલં-ઠેલ** (ઠેલમ્-ઠેલ્ય) સ્ત્રી., **ઠેલં-ઠેલા** (ઠેલમ્-ઠેલા) પું. બ. વ. [જુઓ 'ઠેલવું,'-દ્વિર્ભાવ.] વારંવાર ઠેલવાની ક્રિયા, સખત હડસેલા [તેવી ગાડી, હાથ-લારી

**ઠેલા-ગાડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠેલો' + 'ગાડી.'] હડસેલાથી ચાલે

**ઠેલા-ઠેલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠેલવું,'-દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ઠેલમ-ઠેલ.'

**ઠેલાવવું, ઠેલાવું** જુઓ 'ઠેલવું'માં. [ક્રિયા, હડસેલવું એ

**ઠેલો** પું. [જુઓ 'ઠેલવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઠેલવાની

**ઠેવી** સ્ત્રી. ખાખરા(ઝાડ)નો એ નામનો એક ભાગ

**ઠે(-ઠેં)શ** (-શ્ય) જુઓ 'ઠેસ.'

**ઠે(-ઠેં)શ-ઠેલું** (-શ્ય-) જુઓ જુઓ 'ઠેસ-ઠેલું.'

**ઠે(-ઠેં)શિયા** જુઓ 'ઠેસિયા.'

**ઠે(-ઠેં)શિયું** જુઓ 'ઠેસિયું.'

**ઠે(-ઠેં)શિયો** જુઓ 'ઠેસિયો.'

**ઠે(-ઠેં)શી** જુઓ 'ઠેસી.'

**ઠે(-ઠેં)સ(-શ)** (ઠે(-ઠેં)સ્ય,-શ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] પગનાં આંગળાંઓનું કોઈ પદાર્થ સાથે અથડાવું એ. ઠોકર, ઠેબું.

[**૦ ખાવી, ૦ લાગવી** (રૂ. પ્ર.) ખત્તા ખાવા, નુકસાન ખમવું. **૦ મારવી** (રૂ. પ્ર.) ગુપ્ત રીતે સામાનું કામ બગાડવું **-સે(-શે) ચઢ(-ઢ)વું** (-સ્યે-, -શ્યે-) (રૂ.પ્ર.) ધક્કા ખાવા. (૨) તુચ્છકાર પામવો. **-સે(-શે) ચઢા(-ઢા)વવું** (-સ્યે-, -શ્યે-) (રૂ. પ્ર.) વાયદા આપવા. (૨) ન ગણકારવું]

**ઠે(-ઠેં)સ(-શ)-ઠેળું** (ઠે(-ઠેં)સ્ય(-શ્ય)-ઠેળું) ન. [જુઓ 'ઠે(-ઠેં)સ' + 'ઠેળું'.] (લા.) ગોથું, ફાંફાં

**ઠે(-ઠેં)સણિયું[1]** (ઠે(-ઠેં)સણિયું) ન. [જુઓ 'ઠે(-ઠેં)સવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર. + 'ઇયું' ત. પ્ર.] ચાંપ કે કમાનને છટકવા ન દેતું અટકણ, ઠેશી. (૨) આડખીલી, ફાચર. (૩) આંગળાંમાંથી કરડા નીકળી ન જાય એ માટે એની આગળ આંગળાંમાં ચપોચપ પહેરાતો કરડો, ઠસકણિયું

**ઠે(-ઠેં)સણિયું[2]** (ઠે(-ઠેં)સણિયું) વિ. [જુઓ 'ઠે(-ઠેં)સવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર. + 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) કામચલાઉ, થોડા વખતનું

**ઠેસવવું[1]** જુઓ 'ઠસવું'માં.

**ઠે(-ઠેં)સવવું[2]** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠે(-ઠેં)-સ,' -ના. ધા.] ઠેસે [ચડાવવું, ઠેબે ચડાવવું

**ઠે(-ઠેં)સવું** (ઠે(-ઠેં)સવું) સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠે(-ઠેં)સ,'-ના. ધા.] જુઓ 'ઠેસવવું.' (૨) (લા.) દૂર કરવું. **ઠે(-ઠેં)સાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઠે(-ઠેં)સાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [સવું'માં

**ઠે(-ઠેં)સાવવું, ઠે(-ઠેં)સાવવું,** (ઠે(-ઠેં)સા-) જુઓ 'ઠે(-ઠેં)-

**ઠેસિ(-શિ)યા** પું. બ. વ. [જુઓ 'ઠેસિયું.'] કાનના ભાગ આગળ ગાલ સુધી રખાતા વાળ, પ્રતાપ-'કટ'

**ઠે(-ઠેં)સિ(-શિ)યું** (ઠે(-ઠેં)સિ(-શિ)યું) ન. [જુઓ 'ઠે-(-ઠેં)સ(-શ)'+ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] (લા.) ગાડાની ઊધ અને સવરણને જોડવા માટે વપરાતું લોખંડનું સાધન

**ઠે(-ઠેં)સિ(-શિ)યો** (ઠે(-ઠેં)સિ(-શિ)યો) પું. [જુઓ 'ઠે-(-ઠેં)સ(-શ)' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) પગમાં પહેરવાનું એક ઘરેણું

**ઠે(-ઠેં)સી(-શી)** (ઠે(-ઠેં)સી,(-શી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠે(-ઠેં)સવું' + ગુ 'ઈ' કૃ. પ્ર.] (લા.) જુઓ 'ઠેસિયો.' (૨) કળ, ચાપ, 'સ્વિચ,' 'કલીટ્સ' (ગ. વિ.) (૩) જોડા નીચે નખાતી ધાતુની કે ચામડાની ટુકડી

**ઠેં** (ઠેં) ક્રિ. વિ. [અનુ.] આશ્ચર્યચકિત, છક્ક. [**૦ થઈ જવું** (રૂ. પ્ર.) થાકીને નરમ થઈ જવું, ઠેં થઈ જવું]

**ઠેંગો** (ઠેંગો) પું. શબ્દ, બોલ, વેણ, સુખન

**ઠેંટી(-ઢી)** (ઠેંટી,-ઢી) સ્ત્રી. કાનના મેલની ગોટી

**ઠેંઠણે-ઠેં** (ઠેંઠણે-ઠેં) ક્રિ. વિ. [સ્વા.] ઠેરના ઠેર

**ઠેંઢી** (ઠેંઢી) જુઓ 'ઠેંટી.'

**ઠેંશ** (ઠેંશ્ય,) જુઓ 'ઠેસ.'

**ઠે(ઠેં)શ-ઠેળું** (ઠેંશ્ય-) જુઓ 'ઠેસ-ઠેળું.'

**ઠેંસિયા** (ઠેંસિયા) જુઓ 'ઠેશિયા.'

**ઠેંશિયું** (ઠેંશિયું) જુઓ 'ઠેસિયું.'

**ઠેંશિયો** જુઓ 'ઠેસિયો.'

**ઠેંશી** (ઠેંશી) જુઓ 'ઠેસી.'

**ઠેંસ** (ઠેંસ્ય) જુઓ 'ઠેસ.'

**ઠેંસ-ઠેળું** (ઠેંસ્ય-) જુઓ 'ઠેસ-ઠેળું.'

**ઠેંસણિયું[1-2]** (ઠેંસણિયું) જુઓ 'ઠેસણિયું.[1-2]'

**ઠેંસવવું** (ઠેંસવવું) જુઓ 'ઠેસવવું.'

**ઠેંસવું** (ઠેંસવું) જુઓ 'ઠેસવું.'

**ઠેંસાવવું, ઠેંસાવું** (ઠેંસા-) જુઓ 'ઠેસવું'માં.

**ઠેંસિયા** (ઠેંસિયા) જુઓ 'ઠેસિયા.'

**ઠેંસિયું** (ઠેંસિયું) જુઓ 'ઠેસિયું.'

**ઠેંસિયો** (ઠેંસિયો) જુઓ 'ઠેસિયો.'

**ઠેંસી** (ઠેંસી) જુઓ 'ઠેસી.'

**ઠેંસો** (ઠેંસો) પું. [સ્વા.] પગનો ઠેકો. (૨) ઠોકરો

**ઠૈ** સ્ત્રી. ચરવા જનારાં ઢોરનું ધણ

**ઠૈકર** ન. લીંબુના જેવું એક ખાટું ફળ (રંગ બનાવવામાં [વપરાતું)

**ઠૈક** જુઓ. 'ઠડ'-'ઠરડ' (પ્રવાહી ઉચ્ચારણ).

**ઠૈયો** પું ચણતર-કામમાં કામની સગવડ માટે કરાતું નિશાન. (૨) રસ્તા ઉપરનો ઠેસ વાગે એવો ઊપસેલો ભાગ. (૩) સ્ત્રીઓને કાંડા ઉપર પહેરવાનું એક ઘરેણું

**ઠો** સ્ત્રી. રીત-રિવાજ. (૨) સંખ્યા

**ઠોક** પું., (-કય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠોકવું.'] પદાર્થ અથડાવી કરવામાં આવતો આઘાત. (૨) (લા.) ઠપકો. (૩) મહેણું. [**૦ દેવા, ૦ પાડવા, ૦ મારવા** (રૂ. પ્ર.) ઠપકો દેવો. (૨) મહેણાં આપવા]

**ઠોક-ઠાક** (ઠોકય-ઠાકય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠોકવું,'-દ્વિર્ભાવ.] વારંવાર અને આમતેમ ઠોકવું-ટકોરવું એ

**ઠોકણિયું** વિ. [જુઓ 'ઠોકવું' + ગુ. 'અણું' કૃ. પ્ર. + 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) વિષયી, લંપટ, વ્યભિચારી

**ઠોકર** સ્ત્રી. [સ્વા., સર૦ હિં., મરા.-] ચાલતાં પગનાં આંગળાંનું કોઈ ઠેબા સાથે અથડાવું એ, ઠેસ. [**૦ ખાવી** (રૂ. પ્ર.) ઠેસ વાગવી. (૨) ભૂલ કરવી. **૦ દેવી, ૦ મારવી** (રૂ. પ્ર.) સામાને નુકસાન કરવું. **૦ મારીને** (રૂ. પ્ર.) ઓછી મહેનતે. **૦ લાગવી, ૦ વાગવી** (રૂ. પ્ર.) નુકસાન વહોરવું. (૨) શિખામણ મળવી. **-રે મારવું** (રૂ. પ્ર.) તુચ્છ ગણવું. (૨) સ્વીકાર ન કરવો]

**ઠોકરડવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠોકર' દ્વારા.] (લા.) સામું ન જાણે તેમ ચોરી લેવું. **ઠોકરડાવું** કર્મણિ, ક્રિ. **ઠોકરડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠોકરડાવવું, ઠોકરડાવું** જુઓ 'ઠોકરડવું'માં.

**ઠોકરાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઠોકર,'-ના. ધા.] ઠોકર ખાવી. (૨) (લા.) ખત્તા ખાઈ શીખવું, ધડો લેવો

**ઠોકવું** સ. ક્રિ. [સ્વા.] આઘાત કરવો, અથડાવવું, અફાળવું. (૨) (ખીલા જેવા પદાર્થને) ઘાથી ધરબવું. (૩) મારવો. (૪) સંભોગ કરવો. [**ઠોકી ઘાલવું** (રૂ. પ્ર.) કેદમાં નાખવું. **ઠોકી-નું** (રૂ. પ્ર.) અશ્લીલ ગાળ. **ઠોકીને લેવું** (રૂ. પ્ર.) જબરદસ્તીથી મેળવવું (૨) ખાતરી કરીને લેવું. **ઠોકી પાડવું** (રૂ. પ્ર.) ઝપડથી કામ પતાવવું. (૨) મારી નાખવું. **ઠોકી બેસાડવું** (-બેસાડવું) (રૂ. પ્ર.) બંધબેસતું કરી પાડવું. **ઠોકી મારવું** (રૂ. પ્ર.) ગપ્પું ચલાવવું. **ઠોકયે જવું, ઠોકયે રાખવું.** (રૂ પ્ર.) સતત ચાલુ રાખવું. (૨) વિચાર કર્યા વિના બોલ્યે રાખવું. (૩) ગપ્પાં મારવાં] **ઠોકાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઠોકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠોકં-ઠોકા** (ઠોકમ્-ઠોકા) પું., બ. વ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠોકવું,'

-દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ઢોકા-ઢોક.'

**ઢોકાટ** પું. [જુઓ 'ઢોકવું' ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ઢોકવાની ક્રિયા, ઢોક. (૨) ઢોકવાનો અવાજ

**ઢોકાટવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઢોકાટ,'-ના. ધા.] ખૂબ ઢોકવું

**ઢોકા-ઢોક** (-કચ), **-કી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢોકવું,'-દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] વારંવાર ઢોકયા કરવાની ક્રિયા, ઢોકં-ઢોકા

**ઢોકામણ** ન., **-ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢોકવું' + ગુ. 'આમણ, -ણી' કૃ. પ્ર.] (લા.) વ્યભિચાર-ક્રિયા. (૨) વ્યભિચાર-ક્રિયા માટે સ્ત્રીને અપાતી રકમ

**ઢોકામણું** વિ. [જુઓ 'ઢોકામણ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] વ્યભિચાર કરનારું (બૈરું)

**ઢોકારવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઢોકવું' દ્વારા.] ઢોકીને અંદર બેસાડવું કે ધરબવું. **ઢોકારાવું** કર્મણિ., ક્રિ.

**ઢોકાવવું, ઢોકાવું** જુઓ 'ઢોકવું'માં.

**ઢોકો** પું. [જુઓ 'ઢોકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઢોક, ટકો. ઢોકનો અવાજ

**ઢોચરું** ન. ઉપયોગ વિનાનું ભાંગ્યું-તૂટ્યું વાસણ

**ઢોચલા** પું., બ. વ. તોછડાઈ, તુંકારા. (૨) છણકા

**ઢોઠ**[૧] વિ. ભણવામાં જડ, વિદ્યા ન ચડે તેવું

**ઢોઠ**[૨] (-ઠચ) સ્ત્રી. [રવા.] લાફો લપડાક મારવાની ક્રિયા

**ઢોઠ**[૩] (-ઠચ) સ્ત્રી. આગ્રહ, તાણ

**ઢોઠડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ, ઢોઠડું' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] ઢોઠડા-પણું, ઢોઠડા-વેડા

**ઢોઠડું** વિ. [જુઓ 'ઢોઠ' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઢોઠ.[૧]' (૨) (લા.) ન પાકે તેવું કરડું

**ઢોઠ-બૂસટ** (ઢોઠચ-બૂસટચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢોઠ[૨]' + 'બૂસટ.'] લાફા-લપડાક મારવાની ક્રિયા

**ઢોઠા** પું., બ. વ. [જુઓ 'ઢોઠું.'] બાફેલા આખા દાણા (ઘઉં તુવેર વગેરેના) [થોડી રહેવું

**ઢોઠાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ઢોઠ.[૧]'-ના. ધા.] અટકી પડવું,

**ઢોઠિયું**[૧] વિ. [જુઓ 'ઢોઠ[૧]' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઢોઠ.[૧]' (૨) (લા.) જૂનું થઈ ગયેલું, રદ્દી. (૩) ખખડી ગયેલું, ઢાંઢિયું. (૪) ન. પાતળી નહિ ઊપસેલી પૂરી

**ઢોઠિયું**[૨] ન. કૂલડાનું અડધિયું. (૨) ડબાનું અડધિયું

**ઢોઠું** વિ. [જુઓ 'ઢોઠ[૧]' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઢોઠ.[૧]' (૨) (લા.) જૂનું થઈ નકામું થઈ ગયેલું. (૩) ઘરડું, વૃદ્ધ

**ઢોઢકું** ન. જાડું સૂકું થડિયું

**ઢોણ** (ઢૉણ્ય) સ્ત્રી. વાંધો, હરકત

**ઢોણિ(-ળિ, -ળિ[૧])યું** (ઢૉણિયું) વિ. ઢોઠ. (૨) ધંધા-રોજ-ગાર વિનાનું. (૩) પ્રતિષ્ઠા કે આબરૂ વિનાનું

**ઢોણી** (ઢૉણી) સ્ત્રી. જુદા જુદા રંગના દોરા ભેળા કરી બનાવેલું ફીંડલું

**ઢોબરું(-લું)** વિ. ઘાટઘૂટ વિનાનું, કદરૂપું. (૨) (લા.) નિરુપ-યોગી, નકામું. (૩) માટીનું વાસણ

**ઢોબલાવવું** જુઓ 'ઢોબલાવું'માં.

**ઢોબલાવું** અ. ક્રિ. ભોળપણ કે અવિચારીપણે છેતરાવું. **ઢોબલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ [માટીનો વાટકો

**ઢોબલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢોબલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]

**ઢોબલું** જુઓ 'ઢોબરું.'

**ઢોબારી** સ્ત્રી. સપાટો. (૨) ઠપકો

**ઢોબારું** વિ. કામ કરવામાં ઢીલું. (૨) રીતરિવાજ ન સમજનારું. (૩) નિરુપયોગી

**ઢોયો** પું. ખોપો, ખૂંપો. (૨) ઘંટીનો ખીલડો. (૩) મોભ વળા વળી વગેરેનું દીવાલની બહાર નીકળેલું ટેરવું

**ઢોર**[૧] ન. ઠેકાણું, ઠામ, સ્થાન

**ઢો**[૨] સ્ત્રી. ઠઠ, મેદની

**ઢોર**[૩] પું. [વ્રજ.] મેંદાનું ઘણા દિવસ ટકી શકે તેવું જાડા રોટલાના ઘાટનું પક્વાન્ન. (પુષ્ટિ.)

**ઢોર-ખુવા** પું., બ. વ. [જુઓ 'ઢોર[૩]' દ્વારા.] (લા.) માલ-મલીદો [રમત

**ઢોર-મૂઠી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢોર[૧]' + 'મૂઠી.'] એ નામની એક

**ઢોરવું** સ. ક્રિ. ઢોર-મૂઠીની રમતમાં મૂઠી ઉપર મૂઠી મૂકવી. [**ઢોરી લેવું** (રૂ. પ્ર.) જીતી લેવું, પડાવી લેવું]

**ઢોરું** ન. લાંગેલા જેવો લાકડાનો ટુકડો. (૨) સુકાઈ ગયેલો છોડ

**ઢોલચું** વિ. ઢોલિયું (તુચ્છકારમાં)

**ઢોલ-ડબરાક** (ઢોલ્ય-ડબરાકચ) સ્ત્રી. મારકૂટ

**ઢોલવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ચાંચ મારી ખાંચા પાડવા, ફોચવું. **ઢોલાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઢોલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઢોલાવવું, ઢોલાવું** જુઓ 'ઢોલવું'માં.

**ઢોલસું** ન. જુઓ 'ઢાયો.'

**ઢોલિ(-બિ[૧])યું** જુઓ 'ઢોણિયું.'

**ઢોલો** પું. [જુઓ 'ઢોલવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ઢોલવાની ક્રિયા, ઢોલવું એ. (૨) ગિલ્લી-દાંડાની રમતમાં દાંડા ઉપર ગિલ્લી લઈ ઉછાળી એને મારવાની ક્રિયા

**ઢોવરાવવું** જુઓ 'ઢોવરાવું'માં. [સ. ક્રિ.

**ઢોવરાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] રોકે એમ થવું. **ઢોવરાવવું** પ્રે.,

**ઢોવાડવું** જુઓ 'ઢોવું'માં.

**ઢોવું** સ. ક્રિ. રોકવું, અટકાવવું. **ઢોવાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઢોવાડવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [(લા.) પેટ, ઉદર

**ઢોસરું** ન. અસ્વચ્છ વાસણ. (૨) ભાંગેલું વાસણ. (૩)

**ઢો(-ઢોં)સો** પું. [રવા.] ઉધરસનો ઊભરો, ખોખલો. (૨) મુઠ્ઠીથી મારવામાં આવતો ગોદો. (૩) ગંજીફાની રમતની એક ગત. (૪) હજામત કરતાં રહી ગયેલો વાળ

**ઢોળ** (ઢૉળ્ય) સ્ત્રી. મશ્કરી, ટીખળ, મજાક

**ઢોળ-વેડા** (ઢૉળ્ય-) પું., બ. વ. [+ જુઓ 'વેડા.'] મશ્કરી કરવાની આદત ['બાજી.'] ઠઠ્ઠા-મશ્કરી

**ઢોળિયા-બાજી** (ઢૉળિયા-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢોળિયો' +

**ઢોળિયા-વાજું** (ઢૉળિયા-) ન. [જુઓ 'ઢોળિયો' + 'વાજું.'] (લા.) મશ્કરાઓનું ટોળું

**ઢોળિયું**[૧] (ઢૉળિયું) જુઓ 'ઢોણિયું.'

**ઢોળિયું**[૨] (ઢૉળિયું) વિ. [જુઓ 'ઢોળ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] મશ્કરું. (૨) ઢંગધડા વિનાનું. (૩) રખડુ, લબાડ

**ઢોળિયું**[૩] (ઢૉળિયું) ન. પુરુષોને કાનના વચલા ખાડામાં પહેરવાનું ફૂલ-ઘાટનું ઘરેણું

**ઢોળી** (ઢૉળી) વિ. [જુઓ 'ઢોળ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] મશ્કરું, ટીખળી, ઠઠ્ઠા-ખોર

**ઠોંગવું** (ઠોંગવું) સ. ક્રિ. [રવા.] ચાંચ વતી ટોચવું. (૨) ધીમે ધીમે ખાવું. **ઠોંગાવું** (ઠોંગાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઠોંગાવવું** (ઠોંગાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠોંગાવવું, ઠોંગાવું** (ઠોંગા-) જુઓ 'ઠોંગવું'માં.

**ઠોંશું** (ઠોંશું) ન. કઠણ પદાર્થનો આગળનો બુઠ્ઠો ભાગ

**ઠોંટ** (ઠોંટ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] થપાટ, થપ્પડ, લપાટ

**ઠોંટ(-ઠ)-ટાપલી** (ઠોંટ્ય-,-ઠ્ય-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠોંટ,-ઠ' + 'ટાપલી.'], **ઠોંટ(-ઠ)-થપાટ** (ઠોંટ્ય(-ઠ્ય)-થપાટ્ય] સ્ત્રી. [+ જુઓ 'થપાટ.'], **ઠોંટ(-ઠ)-બૂસટ** (ઠોંટ્ય(-ઠ્ય)-બૂસટ્ય) સ્ત્રી. [+જુઓ 'બૂસટ.'] લાફા-લપડાક

**ઠોંઠ-ટાપલી, ઠોંઠ-થપાટ, ઠોંઠ-બૂસટ** (ઠોંઠ્ય-, -થપાટ્ય, -બૂસટ્ય) જુઓ 'ઠોંટ-ટાપલી,' 'ઠોંટ-થપાટ,' ઠોંટ-બૂસટ.'

**ઠોંઠર** (ઠોંઠર્ય) સ્ત્રી. ઈશાન ખૂણામાંથી આવતો પવન

**ઠોંઠોં** (ઠોં-ઠોં) ક્રિ. વિ. [રવા.] ઉધરસનો એવો અવાજ આવે એમ

**ઠોંડાળું** (ઠોંડાળું) વિ. [જુઓ 'ઠોંડું' + ગુ. 'આળું' ત.પ્ર.] એક છેડે અણી હોય તેવું (ફળ) [ભાગ

**ઠોંડું** (ઠોંડું) ન. કઠણ વસ્તુનો આગળ પડતો અણીવાળો

**ઠોંસવું**[1] (ઠોંસવું) સ. ક્રિ. [રવા.] દબાવીને ખાવું, વધુ પડતું જમવું. **ઠોંસાવું**[1] (ઠોંસાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઠોંસાવવું** (ઠોંસાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઠોંસવું**[2] (ઠોંસવું) અ. ક્રિ. [રવા.] ઉધરસ ખાવી, ખોંખોં કરવું. **ઠોંસાવું**[2] (ઠોંસાવું) ભાવે., ક્રિ.

**ઠોંસા-બાજી** (ઠોંસા-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઠોંસો' + 'બાજી.'] ઠોંસા મારવાની ક્રિયા (સામસામે)

**ઠોંસાવવું, ઠોંસાવું**[1] (ઠોંસા-) જુઓ 'ઠોંસવું[1]'માં.

**ઠોંસાવું**[2] (ઠોંસાવું) જુઓ 'ઠોંસવું[2]'માં.

**ઠોંસો** (ઠોંસો) જુઓ 'ઠોંસો.'




**ડ** પું. [સં.] ભારત-આર્ય વર્ણમાળાનો મૂર્ધન્ય ઘોષ અલ્પપ્રાણ વ્યંજન. **નોંધ :** શબ્દ એકલો હોય કે સમાસના ઉત્તરપદમાં હોય, એના આરંભમાં આવતો 'ડ' તત્સમ તદ્ભવ તેમજ દેશ્ય શબ્દોમાં હંમેશાં શુદ્ધ મૂર્ધન્ય હોય છે. જ્યારે બે સ્વરોની વચ્ચે એકવડો યા ભૂતકૃદંતના 'યું' પ્રત્યયવાળો હોય કે શબ્દાંતે શાંત દ્રુત યા લઘુપ્રયત્ન કહેવાતા 'અ'કાર સાથે હોય ત્યારે એ એકવડો 'ડ' સ્વતંત્ર ઉચ્ચારણ રૂપનો તાલવ્ય કિંવા મૂર્ધન્યતર છે. આ ઉચ્ચારણ જિહ્વામૂલીય 'ળ' જેમ જિહ્વાના મૂળથી નહિ, પરંતુ તાળવામાંથી ઊભું થાય છે. સરખા૦ હિંદી પરિસ્થિતિ. 'ઘોડો' 'ચડવું' 'પાડ' આ સ્વતંત્ર ઉચ્ચારણને અધીન છે. અનુનાસિક સ્વર પછી પણ મધ્ય ગુજરાતમાં એ તાલવ્ય કિંવા મૂર્ધન્યતર છે: 'માંડ' 'ખાંડ' 'રાંડ' વગેરે. હિંદી જોડણીમાં 'ડ઼' એમ નુક્તાથી એ બતાવાય છે.

આનો અપવાદ સૌરાષ્ટ્ર ઉત્તર-ગુજરાત અને કચ્છની ગુજરાતી બોલીમાં બહુ સ્પષ્ટ છે. જ્યારે અવાંતર પરિસ્થિતિમાં બેવડા ડ્ડ ઉપરથી ઊતરી આવ્યો હોય તેમ એની પૂર્વે અનુનાસિક સ્વર હોય તો એવો 'ડ' શુદ્ધ મૂર્ધન્ય છે: 'લાડુ' 'હાડ' 'પાડો' 'ખાંડ' 'માંડ' 'રાંડ.' સરખા૦ 'પાડો' ભેંસનો અને 'પાડો' પા કે લત્તો, આ બંને શબ્દોનાં ઉચ્ચારણ ત્યાં ત્યાં જુદાં હોઈ અર્થ-સંદેહ રહેતો નથી. જુઓ વળી 'લડવું'–એક બાજુ નમી પડવું અને 'લડવું' યુદ્ધ કરવું.

**ડક(-ખ[1])** ન. [અં. ડક્; 'બતક'ની છાપ એના છેડા ઉપર 'ટ્રેડ-માર્ક' તરીકે છપાતી તેથી] એક જાતનું જાડું કાપડ (હવે બંધ થયું છે.) [એમ

**ડક ડક** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ડક ડક' એવો અવાજ થાય

**ડકડકાવવું** સ. [જુઓ 'ડક ડક,' -ના ધા.] 'ડક ડક' એવા અવાજે પ્રવાહી પીવું, ગટગટાવવું

**ડકરાવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ગાય-ભેંસનું ભાંભરવું

**ડકલું** વિ. ['દીકરો'નો ઉચ્ચારણ-ભેદ] વહાલું બાળક

**ડ(-ડા)કા(૦ઈ)ટી** સ્ત્રી. [અં. ડેકોઇટી] ધાડ, લૂંટવાની ક્રિયા

**ડ-કાર**[1] પું. [સં] 'ડ' વ્યંજન. (૨) 'ડ' ઉચ્ચારણ

**ડકાર**[2] પું. [રવા.] ઓડકાર. (૨) વાઘ સિંહ વગેરેની ડણક

**ડકારવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ડકાર,[2]'-ના. ધા.] ઓડકાર ખાવો. (સકર્મક એ માટે કે 'હું ડકાર્યો' નહિ, 'મેં ડકાર્યું' પ્રયોગ પ્રચલિત છે.) [હોય તેવું

**ડકારાંત** (-રા-ત) વિ. [સં. डकार + अन्त] છેડે 'ડ' વ્યંજન

**ડકારી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ડકાર[2]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'ડકાર.[2]' [વીણા કે વાંસળીનો અવાજ

**ડકારી**[2] સ્ત્રી. [સં. डक्कारिका > પ્રા. डक्कारिआ] ગ્રામીણ

**ડકોરી** સ્ત્રી. ઘો (પાટલા-ઘો અને ચંદન-ઘો)

**ડક્કો** પું. [અં. ડોક્] મોટી ઊંડા-પાણીવાળી નદીને કાંઠે કે સમુદ્રકાંઠે પાણીમાં લંબાવેલું માલ-સામાન ઉતારવા ચડાવવાનું પથ્થર-સિમેન્ટ વગેરેનું બાંધકામ, ધક્કો, ફુરજો, 'જહાજ' (૨) પાણીના પ્રવાહ કે મારને તોડવા બાંધેલી અંદર જતી દીવાલ

**ડખ**[1] જુઓ 'ડક.' [એમ

**ડખ**[2] ક્રિ. વિ. [રવા.] ઢોરને હાંકતાં ડચકારો કરાય છે

**ડખ ડખ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ડખ ડખ' એવો અવાજ થાય એમ. (૨) (લા.) નકામો લવારો થાય એમ

**ડખડખવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ડખ ડખ,'-ના. ધા.] 'ડખ ડખ' એવો અવાજ કરવો. (૨) હડયા કરવું. ડગમગવું. **ડખડખાવું** ભાવે., ક્રિ. **ડખડખાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ડખડખાટ** પું. [જુઓ 'ડખડખવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ડખડખવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) ખડબડાટ, માથાકૂટ, વચ્ચે બોલ બોલ કરવું એ, ડખલ

**ડખડખાવવું, ડખડખાવું** જુઓ 'ડખડખવું'માં.

**ડખડખિયું** વિ. [જુઓ 'ડખડખવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] 'ડખ ડખ' કર્યા કરનારું. (૨) હલાવતાં ખખડ્યા કરનારું

**ડખડખિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ડખડખિયું.'] (લા.) સંભોગ, મૈથુન-ક્રિયા

**ડખલ** સ્ત્રી. [અર. દખ્લ્] જુઓ 'દખલ.'

**ડખલ-ગીરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'દખલ-ગીરી.] જુઓ 'દખલ-ગીરી.'

**ડખલિયું**[1] વિ. [જુઓ 'ડખલ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'દખલિયું.'

**ડખલિ(-ળિ)યું**[2] ન. [જુઓ 'ડખો' દ્વારા.] શાક કઠોળ વગેરે એકઠાં કરી ગરમ કરેલું પીણું, ડખો

**ડખળવું** અ. ક્રિ. [રવા.] પોચું પડી જવું. (૨) હલી જવું, ખસી પડવું. (૩) વિચાર કર્યા કરવો. ડખળાવું ભાવે., ક્રિ. **ડખળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ડખળાટવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ખાવું, ભોજન કરવું, જમવું

**ડખળાવવું, ડખળાવું** જુઓ 'ડખળવું'માં.

**ડખળિયું** જુઓ 'ડખલિયું.'

**ડખા-ડખ** (-ખ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડખ,' -દ્વિર્ભાવ.] (લા.) દખલ, નડતર. (૨) ડખો, ધીમો ઝઘડો [ડખો

**ડખીચો** પું. [રવા.] પંચાટો, ખીચડો. (૨) (લા.) ગોટાળો,

**ડખુ**[1] સ્ત્રી. [રવા.] (લા.) જાડી કઢી. (૨) ઘેંશ

**ડખુ**[2] ન. [રવા.] (લા.) આંબલી કે બીજી ખટાશ નાખી કરેલી દાળ કે કઢી, ડખલિયું

**ડખો** પું. [રવા.] ડખડખાટ. (૨) (લા.) ડખું, ડખલિયું. (૩) ઝઘડો, ધાંધલ. (૪) વાંધો-વચકો કાઢવો એ. [૦ **કરવો** (રૂ. પ્ર.) અડચણ થાય એમ બોલ્યા કરવું. (૨) ઝઘડો કરવો. ૦ **ઘાલવો** (રૂ. પ્ર.) ચાલુ કામમાં નડતર નાખવી. ૦ **ડાંભવો** (રૂ. પ્ર.) ઝઘડો કે ધાંધલ શમાવવાં. ૦ **પડવો** (રૂ. પ્ર.) વાંધો-વચકો આવવો. ૦ **મૂકવો** (રૂ.પ્ર.) ધાંધલ જતી કરવી, પતાવટ કરવી]

**ડખોળવું** સ. ક્રિ. [રવા.] હાથ નાખી ડહોળવું. (૨) (લા.) ચૂંથી નાખવું. **ડખોળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ડખોળાવવું**, પ્રે.સ.ક્રિ

**ડખોળાવવું, ડખોળાવું** જુઓ ડખોળવું'માં.

**ડગ**[1] (-ગ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડગવું.'] ડગ ડગ થવું એ, ડગુમગુ સ્થિતિ, અસ્થિરતા

**ડગ**[2] ન. ડગલું, પગલું. (૨) બે ડગલાં વચ્ચેનું અંતર. [૦ **દેવું**, ૦ **ભરવું** (રૂ. પ્ર.) પગરણ કરવું. ૦ **માંડવું** (રૂ. પ્ર.) (બાળકનું) ચાલતાં શીખવું. (૨) આરંભ કરવો]

**ડગડ** વિ. [રવા.] (લા.) લુચ્ચું, ધૂર્ત

**ડગ ડ(-મ)ગ** ક્રિ. વિ. [અનુ.] અસ્થિર થઈ હલ્યા કરે એમ, ડગુમગુ થાય એમ

**ડગડ(-મ)ગવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ડગ ડ(-મ)ગ,'-ના. ધા.] ડગ ડગ થવું, અસ્થિરતાથી હલ્યા કરવું. (૨) વિચલિત થવું, ડગવું. (૩) (લા.) અવિશ્વાસ ઊભો થવો. **ડગડ(-મ)ગાવું** ભાવે., ક્રિ. **ડગડ(-મ)ગાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ડગડ(-મ)ગાટ** પું. [જુઓ 'ડગડ(-મ)ગવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ડગમગવું એ

**ડગડ(-મ)ગાવવું, ડગડ(-મ)ગાવું** જુઓ 'ડગડ(-મ)ગવું'માં.

**ડગડ(-મ)ગો** પું. [જુઓ 'ડગડ(-મ)ગવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ડગમગાટ. (૨) (લા.) નિશ્ચયની શિથિલતા. (૩) અવિશ્વાસ [લુચ્ચાઈ, ધૂર્તતા. (૨) ઠાંડાઈ

**ડગડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડગડ' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.]

**ડગણું** ન. તોફાની ગાયને ગળે બાંધવામાં આવતું લાકડું, ડેરો

**ડગ-બેડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડગ[2]' + 'બેડી.'] હાથીને પગે બાંધવામાં આવતી સાંકળ

**ડગમગ** જુઓ 'ડગ ડગ.'

**ડગમગવું** જુઓ 'ડગડગવું.'

**ડગમગાટ** જુઓ 'ડગડગાટ.'

**ડગમગાવવું, ડગમગાવું** જુઓ 'ડગમગવું'માં.

**ડગમગો** જુઓ 'ડગડગો.'

**ડગ(-ઘ)ર**[1] પું. ઢોર વગેરેને ચાલવાનો ખેતર વચ્ચેનો માર્ગ. (૨) આવતા પ્રસંગની રાહ જોવી એ

**ડગર**[2] પું. જુઓ 'ડગરો.'

**ડગ(-ઘ)ર**[3] (-રય) સ્ત્રી. પહાડની ચિરાડ. (૨) પહાડનું ઓઠું કે ઓથ. (૩) (લા.) ધરેડ, ચાલ, ચીલો. (૪) અસ્થિરતા. ૦ **બતાવવી** (રૂ. પ્ર.) ઉપાય બતાવવો]

**ડગ(-ઘ)ર-ચો** પું. [જુઓ 'ડગર[1]' દ્વારા.] માર્ગ, રસ્તો, વાટ

**ડગરાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ડગરું.'] ઢોર

**ડગરું** ન. વૃદ્ધ માણસ, ડોસલું (આ અર્થમાં 'ડોસું-ડગરું' એવો જોડિયો પ્રયોગ). (૨) ઢોર

**ડગલ** ન. માટીનું ઢેકું

**ડગલા-ભટ** પું. [જુઓ 'ડગલો' + 'ભટ.'] ટાઢ માટે 'ડગલા'-('કોટ')ની ટહેલ નાખનારો ટહેલિયો બ્રાહ્મણ

**ડગલા-વા** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ડગલું' + 'વા' માપદર્શક.] એક ડગલા જેટલે છેટે, તદ્દન નજીક, પાસે [ડગ, પગલી

**ડગલી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ડગલું[1]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું

**ડગલી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'ડગલું[2]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] બચ્ચાંની કે સ્ત્રીઓની બુતાનવાળી નાની બંડી કે આંગડી, અસ્તરવાળી બંડી

**ડગલું**[1] ન. [જુઓ 'ડગ[2]' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ડગ.[2]' [૦ **ઓળખવું** (ઓળખવી) (રૂ.પ્ર.) વૃત્તિ જાણવી. ૦ **દેવું**, ૦ **ભરવું**, ૦ **માંડવું** (રૂ.પ્ર.) જુઓ 'ડગ દેવું.' **-લે ડગલે, -લે ને પગલે** (રૂ. પ્ર) વારંવાર]

**ડગલું**[2] ન. [જુઓ 'ડગલો.'] નાનો ડગલો. (૨) જાડું પહેરણ

**ડગલો** પું. [તુર્કી. 'દગલહ્' સિપાઈનો પગ સુધીનો પોશાક] બુતાનવાળો લાંબો 'કોટ'

**ડગવું** અ. ક્રિ. [અનુ.] હલવું. (૨) અસ્થિર થવું. (૩) (લા.) વિચલિત થવું, વિચારમાં પરિવર્તન કરવું. (૪) લલચાવું. **ડગાવું**[1] ભાવે., ક્રિ. **ડગાવવું**[1] પ્રે., સ. ક્રિ. [ચોસલું

**ડગશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [ચરો.] મોટો પથ્થર, પથ્થરનું મોટું

**ડગળવું** સ. ક્રિ. [રવા.] જે તે ખાધા કરવું. (૨) ચચળાવીને ખાવું. **ડગળાવું** કર્મણિ., **ડગળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ડગળાટવું** સ. ક્રિ. [રવા.] મોટા ટુકડા બચકાવીને ખાવા

**ડગળાવવું, ડગળાવું** જુઓ 'ડગળવું'માં.　　　　[ડગળું
**ડગળી**[૧] સ્ત્રી. [જુઓ 'ડગળું' + ગુ. 'ઈ' + સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું
**ડગળી**[૨] જુઓ 'ડાગળી.[૨]'
**ડગળી-છંદ** (-છન્દ) વિ. [અસ્પષ્ટ : સં.] (લા.) ગાંડુ, ઘેલું
**ડગળું** ન. ફળ લાકડાં દીવાલ વગેરેમાંથી છૂટું પડેલું કે પાડેલું ફડદું (એ ગોળ પણ હોઈ શકે, ઘાટઘૂટ વિનાનું પણ)
**ડગં-ડગા** (ડગમ્-ડગા) ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ડગવું,' –દ્વિર્ભાવ.] ધ્રૂજી ઊઠેલું કે ધ્રૂજતું હોય એમ. (૨) વિચલિત થયું હોય એમ
**ડગાવવું,**[૧] **ડગાવું**[૧] જુઓ 'ડગવું'માં.
**ડગાવવું,**[૨] **ડગાવું**[૨] જુઓ 'ડાગવું'માં.
**ડગી**[૧] સ્ત્રી. [જુઓ 'ડગ[૨]' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું ડગ કે પગલું
**ડગી**[૨] સ્ત્રી. જુઓ 'ડગ-બેડી.'
**ડગુ-મ(-મ)ગુ, ડગું-મ(-મ)ગું** વિ. [જુઓ 'ડગ-ડ(-મ)ગવું' + ગુ. બંને અંગોને 'ઉ'-'ઉં' કૃ. પ્ર.] ડગમગતું, અસ્થિર
**ડગ્ગો(-ઘ્ઘો)** પું. તબલાંની જોડમાંનું બાંયુ, લોઢિયું
**ડઘર**[૧] જુઓ 'ડગર.[૧]'
**ડઘર**[૨] (-રય) જુઓ 'ડગર.[૩]'
**ડઘર-ચો** જુઓ 'ડગર-ચો.'
**ડઘાવવું, ડઘાવાવું** જુઓ 'ડઘાવું'માં.
**ડઘાવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ડાઘ,'-ના. ધા.] ડાઘ પડવો. (૨) (લા.) આભું બની જવું, નવાઈ પામવું. (૩) ક્ષોભ અનુભવવો, ભોઠું પડવું. (૪) શોકમાં તણાવું. **ડઘાવાવું** ભાવે., ક્રિ. **ડઘાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ડઘ્ઘો** જુઓ 'ડગ્ગો.'
**ડચ**[૧] ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ડચ' એવા અવાજથી, ડચકારો કરીને. (૨) 'ડચ' એવા અવાજથી જુદું પડતું હોય એમ
**ડચ**[૨] વિ. [અં.] હોલેન્ડનું વતની કે હોલૅન્ડને લગતું
**ડચક** ન. [રવા.] ડચકું, શ્વાસનું ડૂસકું
**ડચક-ડહોળ** (-ડૉ:ળ) વિ. [જુઓ 'ડચક' + 'ડહોળવું.'] જુઓ 'ડચક-ડોહું(૧).'
**ડચક-ડોયું** વિ. [જુઓ 'ડચક' દ્વારા.] કામમાં દિલચોરી કરનારું. (૨) ન. કામમાં કરાતી દિલચોરી
**ડચકર** ન. મોટું બાકું, ભગદડ
**ડચકવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ડચક,'-ના. ધા.] ડચકાં ખાવાં, બોલતાં અચકાવું. (૨) ઝબકી ઊઠવું. **ડચકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ડચકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ડચકાર** પું. [રવા.] 'ડચ' એવો અવાજ, ડચકારો
**ડચકારવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ડચકાર,'-ના. ધા.] 'ડચ' એવો અવાજ કરવો. (૨) (લા.) ઉશ્કેરવું. **ડચકારાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ડચકારાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ડચકારાવવું, ડચકારાવું** જુઓ 'ડચકારવું'માં.
**ડચકારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડચકારો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ડચકારો, ધીમો ડચકારો. [**૦ બોલાવવી** (રૂ. પ્ર.) ના પાડવી]
**ડચકારો** પું. [જુઓ 'ડચકાર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ડચકાર.' [**૦ કરવો** (રૂ. પ્ર.) ઉશ્કેરવું]

**ડચકાવવું, ડચકાવું** જુઓ 'ડચકવું'માં.
**ડચકિયું** ન. [જુઓ 'ડચકું[૧]' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ડચકું.[૧]'
**ડચકું**[૧] ન. [રવા.] શ્વાસનું ડૂસકું, શ્વાસની ટુકડે ટુકડે થતી રૂંધામણ. [**-કાં ખાવાં** (રૂ. પ્ર.) મરણ-વખતના રૂંધાતા શ્વાસનો ટુકડે ટુકડે ખચકો લેવો. **-કે આવવું** (રૂ. પ્ર.) મરણ-વખતના છેલ્લા શ્વાસ લેવા]　　　　[(ખોરાકનું)
**ડચકું**[૨] ન. નાનો ટુકડો (ડુંગળી વગેરેનો). (૨) બટકું
**ડચકો**[૧] પું. [રવા.] ડચકારો
**ડચકો**[૨] પું. જુઓ 'ડચકું.[૨]' (૨) દડબું, ઢેકું. (૩) શરીરમાં સપાટી ઉપર દેખાતી ગાંઠનો સોજો. (૪) શિખર
**ડચ ડચ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ડચ,[૧]' -દ્વિર્ભાવ.] 'ડચ ડચ' એવો અવાજ થાય એમ
**ડચની** સ્ત્રી. એ નામની એક માછલીની જાત
**ડચાકો** પું. [રવા.] 'ડચ' એવો અવાજ (મોંમાં જીભ તાળવે અડાડતાં થતો)
**ડચારો** પું. [રવા.] 'ડચ ડચ' કર્યાં કરવું એ
**ડચૂરો** પું. [રવા.] શ્વાસની રૂંધામણ. (૨) ખાધેલા ખોરાકનો ગળામાં આવી ગયલો અંશ. [**૦ બાઝવો, ૦ ભરાવો** (રૂ. પ્ર.) શ્વાસની રૂંધામણ થવી]
**ડચ્ચો** પું. ડૂચો. (૨) દાટો, બૂચ　　　　[સંખ્યા
**ડઝન** ન. [અં.] બાર વસ્તુઓનો સમૂહ. (૨) બારની
**ડઝન-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [+ ફા. 'બન્દ્'] ડઝનને હિસાબે. (૨) અનેક ડઝન　　　　[ખાળ'
**ડટક** (-કય) સ્ત્રી. [જુઓ 'દાટવું' દ્વારા.] ખાળ-કૂવો, ડટણ-
**ડટ(-ટ્ટ)ણ**[૧] જુઓ 'દટણ.[૧]'
**ડટ(-ટ્ટ)ણ**[૨] (-ણ્ય) જુઓ 'દટણ.[૨]'
**ડટ(-ટ્ટ)ણ-કૂવો** જુઓ 'દટણ-કૂવો.'
**ડટ(-ટ્ટ)ણ-ખાળ** જુઓ 'દટણ-ખાળ.'
**ડટ(-ટ્ટ)ણ-જાજરૂ** જુઓ 'દટણ-જાજરૂ.'
**ડટંતર** (ડટન્તર) જુઓ 'દટંતર.'
**ડટામણ** જુઓ 'દટામણ.'
**ડટામણી** જુઓ 'દટામણી.'
**ડટાવવું, ડટાવું** જુઓ 'ડાટવું'-'દાટવું[૧]'માં.
**ડટ્ટણ**[૧] જુઓ 'ડટણ.[૧]'
**ડટ્ટણ**[૨] (-ણ્ય) જુઓ 'ડટણ.[૨]'
**ડટ્ટણ-કૂવો** જુઓ 'ડટણ-કૂવો.'
**ડટ્ટણ-ખાળ** જુઓ 'ડટણ-ખાળ.'
**ડટ્ટણ-જાજરૂ** જુઓ 'ડટણ-જાજરૂ.'
**ડટ્ટન** જુઓ 'ડટણ[૧]'-'દટણ[૧]'
**ડટ્ટા-પેટી** જુઓ 'દટ્ટા-પેટી.'
**ડટ્ટા-હાથો** જુઓ 'દટ્ટા-હાથો.'
**ડટ્ટી**[૧] જુઓ 'દટ્ટી.[૧]'
**ડટ્ટી**[૨] સ્ત્રી. એક પ્રકારનું કાપડ
**ડટ્ટો** જુઓ 'દટ્ટો.'
**ડટ્ડ(-ઠ, -ઠ્ઠ)ડ(-ર)** વિ. [અનુ.], **-ડિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] મંદ બુદ્ધિનું. (૨) લાગણી વિનાનું. (૩) ન પાકે એવું, કરડું

**ડઠૂરડું, ડઠૂરિયું** વિ. ન પાકે તેવું, પકાવતાં કાચું જ પડયું રહે તેવું. (૨) (લા.) કઠણ, સખત

**ડઠ્ઠ** જુઓ 'ડટ્ઠડ.'

**ડઠ્ઠિયું** જુઓ 'ડટ્ઠડિયું.'

**ડઠ્ઠર** જુઓ 'ડટ્ઠર.'

**ડડ(-ડ)** જુઓ 'ડ-ડ.'

**ડડકાં** ન., બ. વ. કોળીને માટે ખિજવણાનું સંબોધન, (તિરસ્કારમાં) કોળી

**ડડળવું** અ. ક્રિ. [રવા.] દોદળું કે ઢીલું થઈ જવું. (૨) ભાંગી પડવું. (૩) શિથિલ પડવું. **ડડળાવું** ભાવે., ક્રિ. **ડડળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ડડળાવવું, ડડળાવું** જુઓ 'ડડળવું'માં.

**ડડળું** વિ. [જુઓ 'ડડળવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] ડડળી પડે એવું, અસ્થિર, ડગુમગુ

**ડઢ** જુઓ 'ડ-ઢ.'

**ડડો** પું. 'ડ' વ્યંજન. (૨) 'ડ' ઉચ્ચારણ

**ડ-ઢ** વિ. [બ્રાહ્મી લિપિના આ બે વર્ણોમાં 'ડ'માં થોડો જ ફેરફાર થયો છે, જ્યારે 'ઢ'નો અત્યાર સુધી એ જ આકાર સચવાઈ રહ્યો છે.] (લા.) જેને ભણાવવામાં આવે છતાં વિદ્યા ચડે જ નહિ તેવું, ઢ, જડ

**ડણ** પું. જોડા કઠવાથી આંગળાં એડી વગેરે ઉપર તેમ હથિયાર સાઇકલ મોટર વગેરે ચલાવતાં હથેળીમાં કે આંગળામાં થતો ઘસારાનો ફોલ્લો અને એ સુકાતાં પડતું ચાઠું, આટણ

**ડણક** (-ક્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડણકવું.'] સિંહની ત્રાડ

**ડણકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] (સિંહે) ત્રાડ પાડવી. **ડણકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ડણકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ડણકારો** પું. [જુઓ 'ડણકવું' દ્વારા.] જુઓ 'ડણક.'

**ડણકાવવું, ડણકાવું** જુઓ 'ડણકવું'માં.

**ડણું** ન. તોફાની ગાય-ભેંસના ગળામાં બંધાતું લાકડું, ડેરો. (૨) જાડું ડફણું. (૩) ખૂબ જાડું ઢોકળું. (૪) પરમણની નીચેના છેડા પાસેનો સઢનો છેડો, ડોણું. (વહાણ.)

**ડણો** પું. દંડૂકો, ધોકો, ડફણું

**ડપ** પું. એક જાતનું તેલની ટાંકી બનાવવામાં કામ લાગતું ચામડું. (૨) બોચી, ગળચી. (૩) ખીસું, ગજવું

**ડપ(-બ)કા** પું., બ. વ. [રવા.] ચણાના લોટનું રસાદાર એક શાક. (૨) દોહવાને અંતે કઢાતી સેડ

**ડપ(-બ)કાણું, -મણ, -મણું** ન. [જુઓ 'ડપકાવવું' + ગુ. 'આણું'-'આમણ'-'આમણું' કૃ. પ્ર.] દબડાવવું એ, (૨) ભય બતાવવો એ

**ડપ(-બ)કાવવું** સ. ક્રિ. [રવા.] દબડાવવું. (૨) ભય બતાવવો

**ડપ(-બ)કિયું** ન. [જુઓ 'ડપ(-બ)કું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ડૂબકી.'

**ડપ(-બ)કી** જુઓ 'ડૂબકી.'

**ડપ(-બ)કું** જુઓ 'ડૂબકું.' (૨) મોટું ટપકું, મોટો (શાહીનો) ડાઘો

**ડપ(-બ)કો** પું. [રવા.] જુઓ 'ડપકું(૨.)' (૨) એકલા વેસણનું જ ભજિયું. (૩) શાક ફળ વગેરેની કચુંબરવાળું ભજિયું. [**૦ પડવો** (રૂ. પ્ર.) ડાઘો થવો. (૨) કાળ પડવો. (૩) ખતરો આવી પડવો]

**ડપ(-બ)કોળવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ડપ(-બ)કું,'-ના. ધા.] પાણીમાં બોળવું. **ડપ(-બ)કોળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ડપ(-બ)કોળાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ

**ડપ(-બ)કોળાવવું ડપ(-બ)કોળાવાવું,** જુઓ 'ડપ(-બ)-કોળવું'માં.

**ડપટ** જુઓ 'દપટ.'

**ડપટવું** અ. ક્રિ. [રવા.] દોડવું. (૨) સ. ક્રિ. જુઓ 'દપટવું.' [**ડપટી દેવું** (રૂ. પ્ર.) છુપાવવું. **ડપટી બેસવું** (-બૅસવું) (રૂ. પ્ર.) પડાવી લેવું] **ડપટાવું** ભાવે., ક્રિ. **ડપટાવવું** પ્રે. સ. ક્રિ.

**ડપટાવવું, ડપટાવું** જુઓ 'ડપટવું'માં.

**ડપાલી** પું. તંબૂરાનો વાદક

**ડપેટો** પું. [રવા.] ઝડપથી દોડી જવું એ, હડી

**ડપોટો** પું. [સં. દ્વિ-પટ્ટ-] ખાંડ વગેરે ભરવાની બે પડવાળી ગૂણ કે કોથળો

**ડપોર-શંખ** (-શઙ્ખ) પું. [સર૦ 'લપોડ-શંખ.'] જુઓ 'લ-પોડ-શંખ.'

**ડપોણું** ન. [સર૦ ડફણું.'] નાનો ધોકો, જાડી લાકડી, ડફણું

**ડપ્ફલ** જુઓ 'ડફ્ફલ.'

**ડફ**[1] સ્ત્રી., ન. [ફા. દફ્] લાકડાની પટ્ટીના ચક્કરની ઉપર-ની ધાર આખી ઢંકાઈ જાય તે રીતે મઢેલા ચામડાનું વાદ્ય

**ડફ**[2] ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ડફ' એવો અવાજ થાય એમ. [**૦ દઈને, ૦ લઈને** (રૂ. પ્ર.) 'ડફ' એવા અવાજથી]

**ડફક** ક્રિ. વિ. [રવા.] હેઠા પડવાનો 'ડફ' એવો અવાજ થાય એમ

**ડફકવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ડફક,' -ના. ધા.] 'ડફ' એવા અવાજથી ચાલવું. (૨) મોટી ડાંફથી ચાલવું

**ડફકિયું** વિ. [જુઓ 'ડફક' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'ડફાંકિયું.'

**ડફગર** પું. [ફા. દફ્ગર] જુઓ 'ડબગર.'

**ડફડાક** સ્ત્રી. [રવા.] લપડાક, લપાટ, થપાટ, તમાચો

**ડફડાવવું** સ. ક્રિ. [રવા.] (હોડી) હંકારવી. (૨) દબડાવવું, ધમકાવવું. (૩) (લા.) સંભોગ કરવો

**ડફડું** જુઓ 'ડફણું.[1]'

**ડફણાવ(-વ)વું** સ. ક્રિ. [જુઓ ડફણું,[1]-ના. ધા.] ડફણાથી મારવું, ડંગોરાથી ઝૂડવું

**ડફણું**[1] ન. જાડી અને ટૂંકી લાકડી, નાનું ડંગોરું

**ડફણું**[2] ન. [જુઓ 'ડફ[1]' + ગુ. 'ણું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાની ડફ

**ડફર** વિ. મૂર્ખ, બોઘું, બોથડ

**ડફરિયું** ન. સ્ત્રીઓને પહેરવાનું લાંબી ચાડનું કાપડું

**ડફરો** પું. રેલવેનાં ડબા અને વેગનોમાં એકબીજાને જ્યાં જોડવામાં આવે છે ત્યાં સ્પ્રિંગવાળા રખાતા બબ્બે દટ્ટા-ઓમાંનો દરેક દટ્ટો, 'બફર'

**ડફલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] ગાળ દેવી એ

**ડફલવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ડફલ,'-ના ધા.] ગાળો ભાંડવી. (૨) (લા.) હેરાન કરવું, મૂંઝવવું. **ડફલાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ડફલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ડફલાવવું, ડફલાવું** જુઓ 'ડફલવું'માં.

**ડફલી** સ્ત્રી., **-લું** ન. [જુઓ 'ડફ' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાની ડફ, ખંજરી

**ડફાક** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ડફ' એવો અવાજ થાય એમ
**ડફાકા** પું., બ. વ. [રવા.] ચાલતી વાતમાં વચ્ચે બોલાવ્યા વિના બોલાતાં વેણ [જખીરો
**ડફાકો** પું. [રવા.] (લા.) વધુ પડતી ચીજોનો જથ્થો,
**ડફા-ડફ** (-ફ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડફ,[2]'-દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ડફાકા.'
**ડફા-ડફ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ડફ,[2]' -દ્વિર્ભાવ.] (લા.) ટપો-ટપ, એકદમ, ઝડપથી
**ડફાલચી** વિ. [જુઓ 'ડફ[1]' દ્વારા.] ડફ વગાડનાર
**ડફાં** ન., બ. વ. [રવા.] ગપ્પાં. [૦ ડહોળવાં (-ડોઃળવાં) (રૂ. પ્ર.) ખોટું ડહાપણ બતાવવું]
**ડફા(-ફાં)ક-ડોયું** જુઓ 'ડફાં-ડોયું.'
**ડફા(-ફાં)ક-ડોયો** જુઓ 'ડફાં-ડોયો.'
**ડફાંકિયું** વિ. ['ડફાંક' (રવા.) + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] (લા.) ગપોડિયું, ડફાંક-ડોયું, ડફકિયું
**ડફાં(૦ક)-ડોયું** વિ. [રવા.] ગપ્પું હાંકનાર, ગપોડિયું
**ડફાં(૦ક)-ડોયો** પું. [રવા.] (લા.) ધોદો મારવાની ક્રિયા
**ડફાંશિયું** જુઓ 'ડફાંસિયું.'
**ડફાંસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] આપ-વડાઈ. (૨) ગપ્પાં. [૦ મારવી, ૦ હાંકવી (રૂ પ્ર.) મૂળ-માથા વિનાની મોટી મોટી વડાઈ ગાવી. (૨) ગપ્પું કહેવું]
**ડફાંસિ(-શિ)યું** વિ. [જુઓ 'ડફાંસ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] આપવડાઈ કરનારું. (૨) ગપોડિયું
**ડફૂક** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ડફ' એવા અવાજથી
**ડફૂકિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) એકબીજાની આઘીપાછી કરનારું
**ડફેર** પું. મોટે ભાગે સીમમાં વસતી એક વગડાઉ જાત અને એનો પુરુષ (મોટે ભાગે લૂંટ ચોરી ધાડ કરવામાં પાવરધી)
**ડફેરવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ડફેર,' -ના. ધા.] (લા.) ઝૂડવું, ઝાપટવું, ખંખેરવું. **ડફેરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ડફેરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ડફેરાવવું, ડફેરાવું** જુઓ 'ડફેરવું'માં.
**ડફોરવું** સ ક્રિ. [રવા.] આનંદથી ગાવું, લલકારવું. **ડફોરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ડફોરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ડફોરાવવું, ડફોરાવું** જુઓ 'ડફોરવું'માં.
**ડફોળ, ૦ચંદ** (-ચન્દ) વિ. [રવા. + વ્યક્તિવાચક નામોને છેડે આવતો 'ચંદ' < સં. चन्द्र > પ્રા. તત્સમ] ઢંગધડા વિનાની વાતો કરનારું. (૨) ઓછી સમઝવાળું (આ અવિવેકનો શબ્દ શિષ્ટો નથી વાપરતા.)
**ડફોળ-જાત્રા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડફોળ' + 'જાત્રા.'] (લા.) ફોગટ ફેરો, ધરમ-ધક્કો
**ડફોળ-શંખ** (-શઙ્ખ) વિ., પું. [+ સં.] (લા.) જુઓ 'લપોડ-શંખ.' (અવિવેકનો શબ્દ-ગાળ)
**ડફ્ફલ** વિ. [રવા.] વાથી ફૂલી ગયેલું. (૨) (લા.) મૂર્ખ, બેવકૂફ. (૩) મોટું અને જાડું. (૪) લુચ્ચું
**ડબ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ડબ' એવો અવાજ થાય એમ. [૦ કરવું (રૂ.પ્ર. ખીસામાં ઘાલી લેવું]
**ડબક-ચૂરી** સ્ત્રી. એ નામનું એક પક્ષી [એમ, ડબ ડબ
**ડબક ડબક** ક્રિ. વિ. [રવા.] ચાલતી વાતમાં વચ્ચે બોલાય
**ડબક-ડોયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ડબક-ડોયું.'] પાણીમાં ખવાતાં ડૂબકાં. (૨) પીધેલા પાણીવાળાં વાસણ પાણીના ઠામમાં બોળવાની ક્રિયા
**ડબક-ડોયું** વિ. [રવા.] બેની વાતમાં ઘાલમેલ કરનારું ત્રીજું, ડફકિયું. (૨) પાણી મોઢે દઈ પીધું હોય તે પ્યાલો વગેરે પાણીના ઠામમાં બોળનારું
**ડબક-વડી** સ્ત્રી. [રવા.+જુઓ 'વડી.'] ભાજી અને લોટના મિશ્રણથી કરેલું એક પ્રકારનું શાક
**ડબકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ડૂબકાં ખાવાનો અવાજ કરવો. (૨) ડૂબકાં ખાવાં. (૩) શરમમાં દબાવું. **ડબકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ડબકાવવું[2]** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ડબકા** જુઓ 'ડપકા.'
**ડબકાણું, -મણ, -મણું** જુઓ 'ડપકાણું, -મણ, -મણું.'
**ડબકાવવું[1]** જુઓ 'ડપકાવવું.'
**ડબકાવવું[2], ડબકાવું** જુઓ 'ડબકવું'માં.
**ડબકિયું** જુઓ 'ડપકિયું.'
**ડબકી** જુઓ 'ડપકી.'
**ડબકી-ડહોળ** (-ડોઃળ્ય) સ્ત્રી., -ળો (-ડોઃળો) પું. [જુઓ 'ડબકી' + 'ડહોળવું'+ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] પાણીમાં ડૂબકીઓ મારી રમાતી એક રમત, ડૂબકી-દાવ
**ડબકું** જુઓ 'ડપકું.'
**ડબકો** જુઓ 'ડપકો.'
**ડબકોળવું** (ડબકોળવું)-જુઓ 'ડપકોળવું.' **ડબકોળાવું** (ડબ-કોળાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ડબકોળાવવું** (ડબકો-) પ્રે., સ. ક્રિ.
**ડબકોળાવવું, ડબકોળાવું** (ડબકોળા-) જુઓ 'ડબકોળવું'—'ડપકોળવું'માં.
**ડબગર** પું [જુઓ 'ડફગર.'] થાપી મારીને વગાડવાનાં વાદ્યો ઉપર ચામડાની પડી ચડાવનારો ધંધાદારી કારીગર. (સંજ્ઞા.)
**ડબગર-વાડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી., -ડો પું. [જુઓ 'ડબગર' +'વાડ[2]' -'વાડો.'] ડબગર લોકોને રહેવાનો લત્તો
**ડબગરેલ** વિ. [જુઓ 'ડબગર' + ગુ. 'એલ' ત. પ્ર.] (લા.) રોગથી પેટ વધી ગયું હોય તેવું
**ડબગરી** વિ. [જુઓ 'ડબગર' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ડબગરે તૈયાર કરેલું-(ચામડાનું)
**ડબ ડબ** ક્રિ વિ. [રવા.] 'ડબ ડબ' એવો અવાજ થાય એમ
**ડબડબવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ડબ ડબ,'-ના.ધા.] 'ડબ ડબ' એવો અવાજ કરવો
**ડબડબાટ** પું [જુઓ 'ડબડબવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] 'ડબ ડબ' એવો અવાજ. (૨) (લા.) ડફાકા. (૩) પેટનું ચડી આવવું. **ડબડબાવું** ભાવે., ક્રિ. **ડબડબાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ડબડબાવવું, ડબડબાવું** જુઓ 'ડબડબવું'માં.
**ડબડબિયું** ન. [જુઓ 'ડબ ડબ' + ગુ. ઇયું' ત.પ્ર.] વગાડ-વાનું ડબલું. (૨) 'ડબ ડબ' વાગે તેવું કોઈ પણ વાજિંત્ર
**ડબડબો** પું [જુઓ 'ડબડબવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] પેટનું ચડી આવવું એ [ભાવે., ક્રિ. **ડબડાવવું** પ્રે. સ. ક્રિ.
**ડબડવું** અ. ક્રિ. [રવા.] આંસુ સારવાં, રડવું. **ડબડાવું**
**ડબડાવવું, ડબડાવું** જુઓ 'ડબડવું'માં.

**ડબડી** જુઓ 'ડબરી.'
**ડબડું** જુઓ 'ડબરું.'
**ડબડો** જુઓ 'ડબરો.'
**ડબર**[1] પું. ઇમારતના કામમાં આવે તેવો એક જાતનો પથ્થર. (૨) કાંકરી, કપચી, 'રબલ'
**ડબર**[2] પું. ખાબોચિયું. (૨) ભીનાશવાળી જગ્યા
**ડબર**[3] (-રય) સ્ત્રી. દોરડાં વીંટવા માટેની ઠેશીવાળી ગોળ ફરી શકે તેવી ચરખી
**ડબરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડબરો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ડબરો, નાનું કરંડિયું, દાબડી. (૨) માટીનું પ્યાલું. (૩) (લા.) પેટ [બનાવેલું કુલ્લું, કૂંપો
**ડબરું**[1] ન. [જુઓ 'ડબરો.'] ઘી તેલ ભરવાનું ચામડાનું
**ડબરું**[2] વિ. ફિક્કું, નિઃસત્ત્વ. (૨) આળસુ, મંદ, સુસ્ત, જડ
**ડબરો** પું. [સર૦ 'ડબો.'] મોટું કરંડિયું, દાબડો, ડાબલો, ડબો (ખાસ કરી બહાર-ગામ ભાથું લઈ જવાનો)
**ડબલ** વિ. [અં.] બે-ગણું, બમણું. (૨) બેવડું
**ડબલ-ગ્રેજ્યુએટ** વિ. [અં.] સ્નાતક અને અનુસ્નાતક બેઉ પરીક્ષા પાસ કરી હોય તેવું. (૨) કોઈ પણ બે જુદી શાખાની સ્નાતક-પરીક્ષા પાસ કરી હોય તેવું [એક રમત
**ડબલ-ઘોડી** સ્ત્રી. [અં. + જુઓ 'ઘોડી.'] [લા.] એ નામની
**ડબલ-બાર** પું. [અં.] કસરતનો એક પ્રકાર
**ડબલ-રૂમાલી** સ્ત્રી. [અં. + જુઓ 'રૂમાલ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] (લા.) એ નામની મગદળની એક કસરત
**ડબલાં-ડૂબલી** ન., બ. વ. [જુઓ 'ડબલું' + ગુ. 'આં' પ્ર. વિ., બ. વ., પ્ર. અને દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ડબલાં વગેરે ચીજવસ્તુઓ, ડાબલા-ડૂબલી
**ડબલ-રોટી** સ્ત્રી. [અં. + હિં.] ભઠ્ઠીની મદદથી મેંદાની કરવામાં આવતી ફૂલતી રોટી, પાંઉ
**ડબલિયો** પું. [જુઓ 'ડબલ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] એકથી વધુ વાર સજા પામેલો કેદી
**ડબલું** ન. [જુઓ 'ડબો' + ગુ. 'લું' ત. પ્ર.] નાનો ડબો. (૨) ચામડાનું કુલ્લું. (૩) મકાનમાં ઊંચાઈ ઉપરનું દીવાલનું નાનું જાળિયું. [૦ બેસવું (બેસવું) (રૂ. પ્ર.) દેવાળું નીકળવું] ['ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ડફાકા.'
**ડબા-ડબ**[1] (-બ્ય), -બી સ્ત્રી. [જુઓ 'ડબ,'–દ્વિર્ભાવ + ગુ.
**ડબા-ડબ**[2] ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ડબ,'–દ્વિર્ભાવ.] 'ડબ-ડબ' એવો અવાજ થાય એમ, ઝટપટ, એકદમ
**ડબા-પૂરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડબો' + 'પૂરી.'] મેંદાની મોટી પૂરી
**ડબા-લાદી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડબો' + 'લાદી.'] મોટા ઘાટની પથ્થરની લાદી
**ડબી(-બ્બી)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડબો(-બ્બો)' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઢાંકણાવાળી બહુ નાની દાબડી. (૨) ચામડાની નાની કુલ્લી
**ડબુ(-બ્બુ)** ન. નાના હાથાની ટૂંકી કડછી, ડૂબો
**ડબુકાવવું, ડબુકાવું** જુઓ 'ડબૂકવું'માં
**ડબુવો** પું. [જુઓ 'ડબો' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] વાવ-કૂવામાંથી રેંટથી પાણી કાઢવાનું માટીનું તે તે વાસણ, ઘડ
**ડબું**[1] ન. જુઓ 'ડબુવો.' [કમ-અક્કલ, બોઘું
**ડબું**[2](-બ્બું) વિ. [જુઓ 'ડબો.'] (લા.) મૂર્ખ, બુદ્ધિહીન,
**ડબું**[3] ન. તુવેરની દાળ સાથેનું લાડુનું જમણ
**ડબૂક** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ડબ' એવો અવાજ થાય એમ. (૨) ડૂબવાનો અવાજ થાય એમ
**ડબૂકવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ડબૂક,'–ના. ધા.] 'ડબૂક' અવાજ થાય એમ ડૂબકી મારવી. **ડબુકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ડબુકાવવું** પ્રે. સ. ક્રિ. [ડૂબકું
**ડબૂકિયું** ન. [જુઓ 'ડબૂક' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ડૂબતાનું
**ડબૂચો** પું. [રવા.] કંઠમાં ડૂચો ભરાવો એ. (૨) (લા.) ગૂંગળામણ. (૩) મેલા કપડાનો ફાટેલો ડૂચો
**ડબૂસું** ન., -સો પું. વહાણમાં ઉતારુઓને સૂવા-બેસવા માટેનો પાછળનો ભાગ. (વહાણ.)
**ડબેરું** વિ. [જુઓ 'ડાબું' દ્વારા] ડાબે હાથે કામકાજ લખવાનું વગેરે કરનારું, ડાબોડિયું, ડાબેરી, ડાબોડી
**ડબો(-બ્બો)** પું. [ફા. 'દબ્બહ્–ચામડાનો કુલ્લો'] પતરાંનો ઊભો દાબડો. (૨) ઘાસલેટથી બળતો વાટવાળો દીવડો. (૩) એલાર્મવાળું કે સાદું નાનું ઘડિયાળ, 'ટાઇમ-પીસ.' (૪) રેલગાડીના ઉતારુઓને માટેનો તેમ વળી માત્ર માલ-સામાન લઈ જવા-લાવવા માટેનો મોટો છકડો, 'વાન.' (૫) હરાયાં ઢોરને રાખવાનો સરકારી વાડો. (૬) (લા.) ગોળ દડા જેવી અમદાવાદી પાઘડી. (૭) બેસ્વાદ શાક (વધુ પાણીવાળું). [૦ ઊડવો (રૂ. પ્ર.) દેવાળું નીકળવું. ૦ મારવો (રૂ. પ્ર.) નાસી છૂટવું]
**ડબોચવું** સ. ક્રિ. [રવા.] (ખાસ કરી પાણી) એઠું કરવું, ડૂચીને પીધેલું વાસણ બોળી એઠું કરવું. **ડબોચાવું** કર્મણિ., ક્રિ. ડબોચાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.
**ડબોચાવવું, ડબોચાવું** જુઓ 'ડબોચવું'માં.
**ડબોડબ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ડબ,'–દ્વિર્ભાવ.] 'ડબ' એવો અવાજ થાય એમ (૨) ઝટપટ, જલદી, એકદમ
**ડબોવવું** સ. ક્રિ. [રવા.] ઝબકોળવું, બોળીને કાઢી લેવું, ઝબોળવું. ડબોવાવું કર્મણિ, ક્રિ. **ડબોવાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ડબોવાવવું, ડબોવાવું** જુઓ 'ડબોવવું'માં.
**ડબોળવું** (ડબોળવું) સ. ક્રિ. [રવા.] પ્રવાહીમાં બોળવું. **ડબોળાવું** (ડબોળાવું) કર્મણિ, ક્રિ. **ડબોળાવવું** (ડબોળાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.
**ડબોળાવવું, ડબોળાવું** (ડબોળા-) જુઓ 'ડબોળવું'માં.
**ડબ્બર** પું. બત્તીનો ડબો
**ડબ્બી** જુઓ 'ડબી.'
**ડબ્બુ** જુઓ 'ડબુ'.[2]
**ડબ્બો** જુઓ 'ડબો.' ['ડંભાણું.'
**ડભાયણું** ન. [જુઓ 'ડંભારણું,' પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] જુઓ
**ડભુ** જુઓ 'ડબુ.'
**ડમક** ક્રિ. વિ. [રવા.] ડમરુનો અવાજ થાય એમ
**ડમકવું** અ ક્રિ. [જુઓ 'ડમક,' -ના. ધા.] ડમરુનો અવાજ થવો. (૨) (લા.) ભયભીત થવું, ડરી જવું. **ડમકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ડમકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ. [ડર. ધાસ્તી
**ડમકારો** પું. [રવા.] 'ડમ' એવો અવાજ. (૨) (લા.) ભય,
**ડમકાવવું, ડમકાવું** જુઓ 'ડમકવું'માં.
**ડમકો**[1] પું. [રવા.] સવારી કે વરઘોડામાં મોખરે મોટા

ઊંટ કે હાથી ઉપરનું નગારાં-વાદ્ય, ડંકો

**ડમકો**[2] પું. જુઓ 'ડગુ.'

**ડમખળ** ન. [રવા.] સવારી કે વરઘોડાની ધમાલ. (૨) સવારી કે વરઘોડામાંનો ભભકો માટેનો સરંજામ. (૩) (લા.) ધાંધલ, ધમાલ

**ડમગળ** ન. [રવા.] જુઓ 'ડમખળ(૨).'

**ડમગાણ** ન. [રવા.] ટોળું, સમૂહ, જથ્થો

**ડમડમ** ન. [રવા.] ડમકાનો અવાજ. (૨) એવો અવાજ આપનારું વાદ્ય. (૩) (લા.) તોફાન. (૪) કલકત્તાનું જાણીતું વિમાની મથક. (સંજ્ઞા.)

**ડમડમવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ડમડમ,' -ના. ધા.] 'ડમ ડમ' એવો અવાજ કરવો. (૨) (લા.) છકરું ફરવું

**ડમડમાક** પું. [જુઓ 'ડમડમવું' + ગુ. 'આક' કૃ. પ્ર.] ડમડમવું એ, ડમડમવાનો અવાજ

**ડમડમાટ** પું. [જુઓ 'ડમડમવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] (લા.) દમદમાટ, ડોળ, ઠાઠ. (૨) મગજ-મારી, માથા-કૂટ

**ડમ-ડોટ** ક્રિ. વિ. [રવા.] એક-દમ, ઉતાવળે, ઝટ-પટ

**ડમ-ડોળ** (-ડૉળ) પું. [જુઓ 'ડોળ' દ્વારા.] ગરબડ, ગોટાળો. (૨) વરસાદનો ઘેરો (વાદળાંનો). (૩) વિ. ડામા-ડોળ, અસ્થિર. (૪) ક્રિ. વિ. સખત તંગ થઈ ગયેલું, તંગ (ખાસ કરી પેટ)

**ડમણિયું**[1] ન. [જુઓ 'ડામણ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ભેંસને કાબૂમાં રાખવા એના ગળામાં બંધાતું ચોરસ ઘાટનું લાકડાનું સાધન

**ડમણિયું**[2] જુઓ 'દમણિયું.'

**ડમણી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ડમણું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.], **-ણું**[1] ન. ડફણું, નાનો દંડૂકો, (૨) શેરડીની કાતળી. (૩) ગાડીની ઊધ

**ડમણી**[2] સ્ત્રી., **-ણું**[2] ન. જુઓ, 'દમણી, -ણું.'

**ડ(-ડં)મર**[1] પું. [સં. डम्बर > પ્રા. डंबर] આડંબર. (૨) (લા.) ઉપદ્રવ, દંગો, હુલ્લડ. (૩) હથિયાર વિનાનું યુદ્ધ

**ડ(-ડં)મર**[2] (-રય) સ્ત્રી. [સં. डम्बरी > પ્રા. डंबरी] જુઓ 'ડમરાણ.'

**ડમરવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ડમર,[1]' -ના. ધા.] (વનસ્પતિનું) પ્રફુલ્લિત થવું. **ડમરાવું** ભાવે., ક્રિ.

**ડમરાણ** ન. [જુઓ 'ડમર[2]' + ગુ. 'આણ' ત. પ્ર.], **ડમરી**[1] સ્ત્રી. [સં. डम्बरिका > પ્રા. डंबरिआ] હવામાં ઊડતી કે ધૂળ વગેરેના જથ્થાની સેર

**ડમરી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'ડમરુ' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું ડમરુ વાદ્ય, નાનું ડાકલું

**ડમરુ** ન. [સં., પું.] જુઓ 'ડમરું.'

**ડમરુ-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [સં.] દવા માટેની ભસ્મ વગેરે તૈયાર કરવાનું ડમરુના ઘાટનું એક સાધન (આયુ.)

**ડમરું** ન. [સં. डमरुक - પ્રા. डमरुअ- > ગુ. 'ડમરુ' અને 'ડમરું.'] બેઉ છેડે પહોળું ચામડાનું મઢેલું એક વાદ્ય, ડાકલું, ડુગડુગી

**ડમરો** પું. તુલસીની જાતનો એક સુગંધી છોડ, મરવો

**ડમાક** પું [અર. દિમાગ્] જુઓ 'દિમાગ.'

**ડમાક-દાર** વિ. [અર. દિમાક્ + ફા. પ્રત્યય], **ડમાકી** વિ. [જુઓ 'ડમાક' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] દિમાગવાળું

**ડમી** સ્ત્રી. [અં.] અજમાયેશ પૂરતો કોઈ પણ સજીવ કે નિર્જીવ નમૂનો. (૨) ગ્રંથ વગેરેના ફર્માઓને બાંધવા માટેનો કામચલાઉ નમૂનો (જે પ્રમાણે પછી તે તે ગ્રંથનું બાંધકામ થાય)

**ડમેણું** જુઓ 'ડંભાણું.' [કે લોખંડના ધોકા

**ડમ્બેલ્સ** ન., બ.વ. [અં.] હાથને કસરત આપવાના લાકડા

**ડમ્મર**[1-2] જુઓ 'ડમર.[1-2]'

**ડમ્મર**[3] પું. જુઓ 'ડામર.'

**ડયાળ** ન. એ નામનું એક પક્ષી (રોબિનની જાતનું)

**ડયો** પું. આંખમાં ફૂલું પડવાનો રોગ, ફૂલું. (૨) અંગૂઠો (મશ્કરીમાં)

**ડર** પું. [સં. दर > પ્રા. डर, પ્રા. તત્સમ] ભય, બીક, ધાસ્તી. [૦ ખાવો, ૦ રાખવો (રૂ. પ્ર.) ભયભીત રહેવું. ૦ દેખાડવો (રૂ. પ્ર.) ભયભીત કરવું. ૦નું માર્યું (રૂ. પ્ર.) બીકને લીધે, ભયથી. ૦ લાગવો (રૂ. પ્ર.) (કોઈનો) ભય અનુભવવો]

**ડરક** (-કય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડર' દ્વારા.] જુઓ 'ડર.'

**ડરકણ** વિ. [જુઓ 'ડરવુ' + ગુ. મધ્યગ 'ક' + 'અણ' કૃ. પ્ર.] ડરકુ, ડર્યા કરનારુ

**ડરકામણું** વિ. [જુઓ 'ડરવું' + ગુ. મધ્યગ 'ક' + 'આમણું' કૃ. પ્ર.] ભય ઉપજાવે તેવું, બિહામણું, ડરામણું

**ડરકાવવું** સ, ક્રિ. [જુઓ 'ડરવું' + ગુ. મધ્યગ 'ક'-નું પ્રે.] ડરાવવું, બિવડાવવું

**ડરકુ, -કું** વિ. [જુઓ 'ડરવું' + ગુ. મધ્યગ 'ક' + 'ઉ'-'ઉં' કૃ. પ્ર.], **-કુસ** વિ. [+ અસ્પષ્ટ મૂળનો 'ઊસ' કૃ. પ્ર.] ડરવાના સ્વભાવવાળું, બીઈ જાય તેવું, ડરપોક.

**ડરશું, -સું** વિ. વૃદ્ધ, ઘરડું

**ડરડકું** વિ. બુદ્ધિ વિનાનું, કમ-અક્કલ, મૂર્ખ

**ડર ડર** ક્રિ. વિ. [રવા.] હૈયું ભરાઈ આવ્યું હોય એમ

**ડર-ડંબર** (-ડમ્બર) પું. [જુઓ 'ડર' + સં.] ડર લાગે તેવું ઘોર અંધારું

**ડર-થર** પું. [જુઓ 'ડર' + 'થર.'] ડગલા-બંધ ભય

**ડરપત** (-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડરપવું' દ્વારા.] ડર, ભય, બીક

**ડરપવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ડર' + ગુ. સ્વાર્થે 'પ,' ત. પ્ર., ના. ધા.] ડરવું, ભયભીત થવું, બીવું. **ડરપાવું** ભાવે., ક્રિ. **ડરપાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ડરપાવવું, ડરપાવું** જુઓ 'ડરપવું'માં.

**ડરપી** વિ. [જુઓ 'ડરપવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] ડરકુ, ડરકણ, બીકણ, ભીરુ

**ડરપોક** વિ. [જુઓ 'ડરપવું' દ્વારા.] ડરવાના સ્વભાવનું

**ડરવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ડર,' -ના. ધા.] ડરપવું, બીવું, ભયભીત થવું. **ડરાવું** ભાવે., ક્રિ. **ડરાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ડરંગું** (ડરઙ્ગું) વિ. વૃદ્ધ, ઘરડું

**ડરામણ** (-ણ્ય), **-ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડરવું' + ગુ. 'આમણ,' '-ણી' કૃ. પ્ર.] ડરાવવાની ક્રિયા, ડરાવવું એ, ભય બતાવવો એ

**ડરામ(-વ)ણું** વિ. [જુઓ 'ડરવું' + ગુ. 'આમણું'-'આવણું' કૃ. પ્ર.] ડરાવનારું, ડરાવે તેવું, ભયજનક, બિહામણું

**ડરાવવું, ડરાવું** જુઓ 'ડરવું'માં.

**ડરાવો** પું. [જુઓ 'ડરાવવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ડરાવવાની ક્રિયા, ભય ઉપજાવવો એ, ભય, બીક, ધાસ્તી

**ડરી** જુઓ 'દરી.'

**ડરુ** વિ. [જુઓ 'ડરવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] ડરકણ, બીકણ

**ડરું** ન. પથ્થરમાં રહેલો ઊંડો ખાડો

**ડરેર (-રય)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડરવું' દ્વારા.] બિવડાવી દેવાની ક્રિયા

**ડરો** પું. [સં. दरक- > પ્રા. डरअ-] જુઓ 'ડર.'

**ડલરાં** ન., બ. વ. ગપ્પાં

**ડલાવ** પું. [હિં. 'ડાલના' દ્વારા] નખાવી દીધેલો ગંદો કચરો

**ડલી(-ળી)** સ્ત્રી. જુઓ 'દરી' (ધોલાના છૂનનો ભાગ).

**ડલ્લો** પું. જુઓ 'દલ્લો.'

**ડવક (-કચ)** સ્ત્રી. એ નામનું પાણીનું એક પક્ષી, ધોળી છાતીવાળી જલકૂકડી

**ડવરાં** ન., બ. વ. અથાણાંનાં કેરડાં

**ડવલો** પું. [હિં. 'ડવા' દ્વારા] લાકડાનો કડછો, ચાટવો

**ડવારો** પું. [રવા.] ઘોંઘાટ

**ડવાળ (-ળ્ય)** સ્ત્રી. ઈતડીના વર્ગની ઝીણી જીવાત

**ડવું** ન. ગોંધવાની જગ્યા, વાડો, ડબો, પાંજરું

**ડશકવું**[૧-૨] જુઓ 'ડસકવું.[૧-૨]'

**ડશકલો** જુઓ 'ડસકલો.'

**ડશણ** જુઓ 'ડસણ.'

**ડશિયો** જુઓ 'ડસિયો.'

**ડસ** પું. [સં. दंश > પ્રા, डंस, डस તત્સમ] જુઓ 'ડંસ.'

**ડસક ડસક** ક્રિ. વિ. [રવા.] ડૂસકાં ખાતું હોય એમ, ડચકાં ખાઈને. (૨) ઉપરા-ઉપર આંસુ પડતાં હોય એમ

**ડસ(-શ)કલું**[૧] ન. [રવા.] ડૂસકું

**ડસ(-શ)કલું**[૨]**(-ળું)** ન. હાથકડી

**ડસ(-શ)કલો** પું. [જુઓ 'ડસ(-શ)કલું.[૨]'] ભારે વજનદાર બેડી, હેડ

**ડસકવું** અ. ક્રિ. [રવા.] ડૂસકાં ખાતાં રોવું. **ડસકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ડસકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ડસકળું** ન. જુઓ 'ડસકલું.[૨]'

**ડસકાવવું, ડસકાવું** જુઓ 'ડસકવું'માં.

**ડસકું** ન. [જુઓ 'ડસકવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'ડૂસકું.'

**ડસ ડસ** ક્રિ. વિ. [રવા.] જુઓ 'ડસક ડસક.'

**ડસડસવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ડસ ડસ,' -ના. ધા.] ડૂસકાં રોકી રાખવાં. (૨) મનમાં અકળાઈ રહેવું. **ડસડસાવું** ભાવે., ક્રિ. **ડસડસાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ડસડસાવવું ડસડસાવું** જુઓ 'ડસડસવું'માં.

**ડસડસી**[૧] સ્ત્રી. [જુઓ 'ડસડસવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] ડસડસવાની ક્રિયા. (૨) ડૂચો. (૩) (લા.) મનની અકળામણ. (૪) બાકી રહી ગયેલી ઇચ્છા

**ડસ-ડસી**[૨] સ્ત્રી [જુઓ 'ડસવું,' -દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] રોષ કે દંશની લાગણી

**ડસ(-શ)ણ** પું. [સં. दशन > પ્રા. दसण, डसण, પ્રા. તત્સમ] દાંત. (૨) દાંતનો હોઠ ઉપર કરેલો વ્રણ

**ડસવું** સ. ક્રિ. [સં. दंश् > પ્રા. डंस, डस] દંશ કરવો, કરડવું. (૨) ડંખ મારવો. **ડસાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ડસાવવું,** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ડસાવવું, ડસાવું** જુઓ 'ડસવું'માં.

**ડસિ(-શિ)યો** પું. ઢોરની પ્રસૂતિ વેળા આરંભમાં આવતો પહેલો પરપોટા જેવો ભાગ

**ડસી(-શી)લું** વિ. [જુઓ 'ડંસીલું.'] જુઓ 'ડંસીલું.'

**ડસ્ટર** ન. [અં.] સાફસૂફ કરવાનું કપડું (સાદું તેમ ડાંડીએ બાંધેલું પણ), ઝાપટિયું

**ડહકવું**[૧] સ. ક્રિ. છેતરવું, પટવું, દોસલાવવું. **ડહકાવું**[૧] કર્મણિ., ક્રિ. **ડહકાવવું**[૧] પ્રે., સ. ક્રિ.

**ડહકવું**[૨] અ. ક્રિ. [રવા.] ડૂંઉ ડૂંઉ કરવું. (૨) ડૂસકાં ભરવાં. (૩) ત્રાડ મારવી. **ડહકાવું**[૨] ભાવે., ક્રિ. **ડહકાવવું**[૨] પ્રે., સ. ક્રિ.

**ડહકાવવું,**[૧-૨] **ડહકાવું**[૧-૨] જુઓ 'ડહકવું[૧-૨]'માં.

**ડહડહવું** અ. ક્રિ. [રવા.] પ્રફુલ્લિત થવું, ખીલવું. (૨) (લા.) આનંદિત થવું. **ડહડહાવું** ભાવે., ક્રિ. **ડહડહાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ડહડહાટ** પું. [જુઓ 'ડહડહવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] ડહડહવાની ક્રિયા

**ડહડહાવવું, ડહડહાવું** જુઓ 'ડહડહવું'માં.

**ડહર** પું. [સં. दहर] (લા.) નાનું તળાવ, ખાબોચિયું. (૨) ભેજવાળી નીચી જમીન. (૩) ખેતરમાં ઢોરને જવાનો કેડો

**ડહરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડહરો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ભેજવાળી જમીન

**ડહરો** ન. [જુઓ 'ડહર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ડહર.' (૨) દીકરો. (૩) કુક્કરનું બચ્ચું

**ડહાપણ (ડાઃપણ)** ન. [જુઓ 'ડાહ્યું' + ગુ. 'પણ' ત. પ્ર.] ડાહ્યાપણું, શાણપણ, બુદ્ધિ-ચાતુર્ય, દાક્ષિણ્ય. [૦ **કરવું** (રૂ. પ્ર.) હોશિયારી બતાવવી. ૦ **ડહોળવું (-ડોઃળવું)** (રૂ. પ્ર.) જરૂર કરતાં વધારે બુદ્ધિ બતાવવી. (૨) પંચાત કરવી. ૦ **દેખાડવું** (રૂ. પ્ર.) વધુ પડતી હોશિયારી બતાવવી. ૦**ની દાઢ આવવી** (રૂ. પ્ર.) ચોવીસ દાઢોમાંની છેલ્લી ચારમાંની દાઢ ઊગવી. ૦**નો ડુંગર,** ૦**નો દરિયો** (રૂ. પ્ર.) ઘણું જ બુદ્ધિશાળી. ૦**માં દવ લાગવો** (રૂ. પ્ર.) બેવકૂફી-ભરેલું વર્તન કરવું]

**ડહાપણ-ડાહ્યલું (ડાઃપણ-ડાઃચલું), ડહાપણ-ડાહ્યું (-ડાઃયું)** વિ. [જુઓ 'ડહાપણ' + 'ડાહ્યલું'-'ડાહ્યું.'] (લા.) દોઢ-ડાહ્યું, વધુ પડતું ડહાપણ બતાવવાની ટેવવાળું

**ડહાપણ-દાર (ડાઃપણ-)** વિ. [જુઓ 'ડહાપણ' + ફા. પ્રત્યય.] ડાહ્યું, શાણું, સમઝ-દાર, બુદ્ધિમાન

**ડહાપણિયું (ડાઃપણિયું)** વિ. [જુઓ 'ડહાપણ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) ડહાપણ ડોળનારું, દોઢ-ડાહ્યું

**ડહેકવું (ડેઃકવું)** સ. ક્રિ. [હિં. ડહેકના] છેતરવું. **ડહેકાવું (ડેઃકાવું)** કર્મણિ., ક્રિ. **ડહેકાવવું (ડેઃકાવવું)** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ડહેકાવવું, ડહેકાવું (ડેઃકા-)** જુઓ 'ડહેકવું'માં.

**ડહેકું (ડેઃકું)** ન. ખાબોચિયું

**ડહેંકવું (ડેંઃકવું)** અ. ક્રિ. [રવા.] છલકાઈ જવું, ઊભરાઈ જવું. **ડહેંકાવું (ડેંઃકાવું)** ભાવે., ક્રિ. **ડહેંકાવવું (ડેંઃકાવવું)** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ડહેંકાવવું, ડહેંકાવું** (ડેંઃકા-) જુઓ 'ડહેંકવું'માં.
**ડહોળ** (ડોઃળ) પું. [જુઓ 'ડહોળવું.'], **-ળાણ** ન. [જુઓ 'ડહોળવું' + ગુ. 'આણ' કૃ. પ્ર.] ડહોળવાની ક્રિયા, ઘુમરડો
**ડહોળવું** (ડોઃળવું) સ. ક્રિ. [સર૦ 'ડખોળવું'] ડખોળવું, ઘુમરડવું. (૨) (લા.) ઘણાં કામોમાં પડવું. (૩) ઊંડાણથી અભ્યાસ કરવો. (૪) ઊંડાણથી શોધ ચલાવવી. [દરિયો **ડહોળવો** (-ડોઃળવો) (રૂ. પ્ર.) ભારે મોટા વિસ્તારમાં સંશોધન મનન ચિંતન વગેરે કરવાં] **ડહોળાવું** (ડોઃળાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ડહોળાવવું** (ડોઃળાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.
**ડહોળાવવું, ડહોળાવું** (ડોઃળા-) જુઓ 'ડહોળવું'માં.
**ડહોળું** (ડોઃળું) વિ. [જુઓ 'ડહોળવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] ડહોળાઈ ગયેલું, કાદવ-કચરાવાળું
**ડહોળો** (ડોઃળો) પું. [જુઓ 'ડહોળું.'] (લા.) અફીણનો રસ કે કસૂંબો [એ પ્રકારે
**ડળાક ડળાક** ક્રિ. વિ. [રવા.] એક એક ટીપું પડતું આવે
**ડળકવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ડળક,'-ના. ધા.] ટીપે ટીપે ટપકવું, પીગળવું, દ્રવવું. (૨) (લા.) લલચાવું. **ડળકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ડળકાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ડળકાવવું, ડળકાવું** જુઓ 'ડળકવું'માં.
**ડળવું** અ. ક્રિ. [રવા.] જુઓ 'ડળકવું.' (૨) સડી જવું. **ડળાવું** ભાવે., ક્રિ. **ડળાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ડળાવવું, ડળાવું** જુઓ 'ડળવું'માં.
**ડળિયું** ન. [જુઓ 'ડળું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઢેફું
**ડળિયો** પું. [જુઓ 'ડળિયું.'] ડોળો
**ડળી** જુઓ 'ડલી'-'ડરી.'
**ડળું** ન. [દે. પ્રા. डलअ -ઢેફું] (લા.) ડગળું. (૨) ફોડવું
**ડંકા-ગર્જન** (ડઙ્કા-) ન. [જુઓ 'ડંકો' + સં.] સવારી કે વરઘોડાની મોખરે રહેલા ડંકાનો ઘેરો અવાજ
**ડંકા-પહલવી** (ડઙ્કા-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડંકો' + 'પહલવી.'] ડંકાના ઠોકને આધારે વાતચીત કરવાની સાંકેતિક પદ્ધતિ
**ડંકી**[1] (ડઙ્કી) સ્ત્રી. મલખમની એક કસરત
**ડંકી**[2] (ડઙ્કી) સ્ત્રી. [જુઓ અં. 'ડેક' દ્વારા] વહાણનો એક ભાગ. (વહાણ.)
**ડંકી**[3] (ડઙ્કી) સ્ત્રી. જમીનમાંથી પાણી ખેંચવા હાથથી ચલાવવાનું યંત્ર, 'હૅન્ડ-પમ્પ'
**ડંકો**[1] (ડઙ્કો) પું. [સં. ढक्का સ્ત્રી. > પ્રા. ढक्का સ્ત્રી., ढक्क ન.] સવારી કે વરઘોડાની આગળ ધ્વજવાળા ઘોડા ઊંટ હાથી કે ગાડા વગેરે ઉપરનું નગારખાનું. (૨) ઢોલ કે ઝાલર ઉપરનો તેમજ ઘડિયાળમાં વાગતી ડંકાની ઠોક કે ટકોરો. [-કા પડવા (રૂ. પ્ર.) સમય બતાવનારા ટકોરા થવા (ઝાલર ઉપર કે ઘડિયાળમાં). ૦ કરવો (રૂ. પ્ર.) નામના મેળવવી. ૦ થવો (રૂ. પ્ર.) ડંકો વાગવો. ૦ બજવો, ૦ વગડવો, ૦ વાગવો (રૂ. પ્ર.) ઝાલર કે ઘડિયાળમાં ટકોરો વાગવો. (૨) વિજય થવો. (૩) આનંદ અનુભવવો. (૪) નામના થવી. ૦ બજાવવો (રૂ.પ્ર.) ટકોરો વગાડવો. (૨) વિજય મેળવવો. (૩) આબરૂ વધારવી. (૪) આનંદ અનુભવવો. ૦ બોલાવવો (રૂ. પ્ર.) ડંકો વાગવો. ૦ મારવો (રૂ. પ્ર.) ડંકો વગાડવો. ૦ વગાડવો (રૂ. પ્ર.) ડંકાના ઠોક મારવા. (૨) ફતેહની ખુશાલી અનુભવવી.
**ડંકો**[2] (ડઙ્કો) પું. જુઓ 'ડક્કો.'
**ડંકો-નિશાન** (ડઙ્કો-) ન., બ. વ. [જુઓ 'ડંકો[1]' + 'નિશાન.'] સવારી કે વરઘોડા આગળ નગારાંવાળું વાહન અને ધ્વજવાળું વાહન. (૨) (લા.) એ નામની ભાવનગર તરફ રમાતી એક રમત
**ડંખ** (ડઙ્ખ) પું. [સં. दंश > પ્રા. डंक] સર્પ વીંછી વગેરેનો દંશ કે કરડ. (૨) એવા દંશ કે કરડનું શરીર ઉપરનું સ્થાન. (૩) દાણામાં પડતો સડાનો ડાઘ. (૪) ડણ, આટણ. (૫) (લા.) હૃદયને થયેલો તીક્ષ્ણ આઘાત. (૬) ઝેર, ઈર્ષ્યા, વેર. [૦ રહેવો (-રેઃવો) (રૂ. પ્ર.) વેરની અસર રહેવી. ૦ રાખવો (રૂ. પ્ર.) વેર ચાલુ રાખવું. ૦ લાગવો (રૂ. પ્ર.) દાણામાં જીવાતે છિદ્ર પાડવાં]
**ડંખવું** (ડઙ્ખવું) સ. ક્રિ. [જુઓ 'ડંખ,'-ના ધા.] ડંખ મારવા, કરડવું. (૨) જોડાનો ડણ પડવો. (૩) (લા.) દુઃખની લાગણી થવી. (૪) વેરની અસર થવી. (ભૂ. કૃ.માં કર્તરિ પ્રયોગ). **ડંખાવું** (ડઙ્ખાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ડંખાવવું** (ડઙ્ખાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.
**ડંખાવવું, ડંખાવું** (ડઙ્ખા-) જુઓ 'ડંખવું'માં.
**ડંખીલું** (ડઙ્ખીલું) વિ. [જુઓ 'ડંખવું' + ગુ. 'ઈલું' કૃ. પ્ર.] જુઓ 'દંસીલું'
**ડંગર**[1] (ડઙ્ગર) ન. એક ચોપગું શિંગડાંવાળું પ્રાણી
**ડંગર**[2] (ડઙ્ગર) ન. તરબૂચ
**ડંગાળો** (ડઙ્ગાળો) પું. શેરડીની પ્રત્યેક ગાંઠ પાસેનો આંખવાળો ભાગ (જેમાંથી બીજા બીજા છોડ ઊગે)
**ડંગી**[1] (ડઙ્ગી) સ્ત્રી. કાવડ
**ડંગી**[2] (ડઙ્ગી) સ્ત્રી. હોડી [લઈ કરેલાં ઢોકળાં
**ડંગેલું** (ડઙ્ગેલું) ન. જુવાર ચોખા અને તુવેરને સમ-ભાગે
**ડંગો** (ડઙ્ગો) પું. પડાવ, અડંગો, 'કૅમ્પ'
**ડંગોરિયું** (ડઙ્ગોરિયું) વિ. [જુઓ 'ડંગોરું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] હાથમાં ડાંગ લઈ ફરનારું. (૨) (લા.) ડાંગથી કામ લેનારું, જુલમગાર
**ડંગોરી** (ડઙ્ગોરી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડંગોરું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય.] નાની ડાંગ, ગેડીવાળી લાકડી [ટૂંકી ડાંગ
**ડંગોરું** (ડઙ્ગોરું) ન., **-રો** પું. [જુઓ 'ડાંગ' દ્વારા.] જાડી
**ડંટાવવું, ડંટાવું** (ડણ્ટા-) જુઓ 'ડાંટવું'માં.
**ડંટો** (ડણ્ટો) પું. મકાનની ફરતી દીવાલ
**ડંઠલ** (ડણ્ઠલ) પું. ડૂંડું કાપી લીધા પછીનો સાંઠો. (૨) થડ. (૩) પરાળ. (૪) (લા.) છોકરું [જુઓ 'દંડ.'
**ડંડ** (ડણ્ડ) પું. [સં. दण्ड > પ્રા. डंड, પ્રા. તત્સમ]
**ડંડ-પહેલ** (ડણ્ડ-પેઃલ) પું. [જુઓ 'ડંડ' + 'પહેલ.'] કસરતી પહેલવાન. (૨) (લા.) તગડો માણસ
**ડંડ-મુંડ** (ડણ્ડ-મુણ્ડ) પું. [જુઓ 'ડંડ' + 'મુંડ.'] જુઓ 'દંડ-મુંડ.'
**ડંડવું** સ. ક્રિ. [સં. दण्ड् > પ્રા. डंड, પ્રા. તત્સમ] જુઓ 'દંડવું.' **ડંડાવું** (ડણ્ડાવું) કર્તરિ., ક્રિ. **ડંડાવવું** (ડણ્ડાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.
**ડંડાટવું** (ડણ્ડાટવું) સ. ક્રિ. [જુઓ 'ડંડો' દ્વારા. ના. ધા.]

ડંડે ડંડે મારવું. **ડંડાટાવું** (ડણ્ડાટાવું) કર્તરિ., ક્રિ. **ડંડાટાવવું** (ડણ્ડાટાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.
**ડંડાટાવવું-ડંડાટાવું** (ડણ્ડા-) જુઓ 'ડંડાટવું'માં.
**ડંડા-ડોલી** (ડણ્ડા-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડંડો' + 'ડોલવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] (લા.) ડંડાની મદદથી રમાતી એક રમત
**ડંડા-પાક** (ડણ્ડા-) પું. [જુઓ 'ડંડો' + સં.] (લા.) ડંડેથી સખત માર મારવો એ [જુઓ 'દંડા-બાજ.'
**ડંડા-બાજ** (ડણ્ડા-) વિ. [જુઓ 'ડંડો' + ફા. પ્રત્યય]
**ડંડાબાજી** (ડણ્ડા-) સ્ત્રી. [+ ફા. 'ઈ' પ્ર.] જુઓ 'દંડાબાજી.' [ખૂંટની નિશાની
**ડંડાર** (ડણ્ડાર) પું. [જુઓ 'ડંડો' દ્વારા.] સીમાડાની
**ડંડાલ** (ડણ્ડાલ) પું. [રવા.] એક જાતનું મોટું લશ્કરી નગારું
**ડંડાવવું, ડંડાવું** જુઓ 'ડંડવું'–'ડંડવું'માં.
**ડંડા-શણ** (ડણ્ડા-શણ) ન. [જુઓ 'ડંડો' + 'શણ.'] દેવસ્થાન વાળવાની શણના રેસાની ડંડે બાંધી કરેલી સાવરણી
**ડંડીકો** (ડણ્ડીકો) પું. [જુઓ 'ડંડો' દ્વારા.] જુઓ 'દંડીકો.'
ડંડી-દાર (ડણ્ડી-) વિ., પું. [જુઓ 'દાંડી'+ફા. પ્રત્યય.] દાંડીના ત્રાજવાંથી જોખ કરનાર માણસ, તોળાટ [-'દંડીકો.'
**ડંડૂકો** (ડણ્ડૂકો) પું. [જુઓ 'ડંડ' દ્વારા.] જુઓ 'ડંડીકો'
**ડંડેરણું** (ડણ્ડેરણું) ન. [જુઓ 'ડંડ' દ્વારા.] નળિયાંનાં ભગળાં સુકાયા પછી એનાં બેઉ ફાડિયાંને જુદાં પાડવાનું લાકડીનું સાધન [નાનો ટુકડો, કતીકો
**ડંડેરિયો** (ડણ્ડેરિયો) પું. [જુઓ 'ડંડ' દ્વારા.] લાકડીનો
**ડંડેરી** (ડણ્ડેરી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડંડ' દ્વારા.] (લા.) જેમાં જડેલાં મૂઠિયાંમાં ઘોડાના સામાનનો પટો નખાય તેવો ઘોડાગાડીનો એક ભાગ. (૨) ચાર ઘોડાની ગાડીમાંની ઘોડાની મોં આગળની જોડી
**ડંડેરો** (ડણ્ડેરો) પું. [જુઓ 'ડંડ' દ્વારા.] ડંડીકો
**ડંડો** (ડણ્ડો) પું. [સં. दण्डक- > પ્રા. दडअ, डंडअ-] જુઓ 'દંડો,' 'બેટન.' [-ડા ખાવા (રૂ.પ્ર.) માર ખાવો. -ડા ખેલવા (રૂ. પ્ર.) ડંડાથી મારામારી કરવી. ० ચલાવવો (રૂ. પ્ર.) ડંડાથી પ્રહાર કરવો. (૨) અમલ ચલાવવો]
**ડંફાણ** (ડમ્ફાણ) ન., -ણ્ય સ્ત્રી., ડંફાસ, -શ (ડમ્ફાસ્ય, -શ્ય) સ્ત્રી. બડાઈ, શેખી
**ડંફાસિ(-શિ)યું** (ડમ્ફા-) વિ. [જુઓ 'ડંફાસ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ડંફાસ ચલાવનારું, બડાઈખોર [ડોળ-ડમાક
**ડંબર** (ડમ્બર) પું. [સં.] આડંબર, અટાટોપ, બાહ્ય ભપકો,
**ડંબેલ્સ** જુઓ 'ડમ્બેલ્સ.'
**ડંભાણું** (ડમ્ભાણું) ન. [જુઓ 'ડાંભવું' + ગુ. 'અણું' કૃ.પ્ર.], **ડંભાયણું** (ડમ્ભાયણું) ન. [જુઓ 'ડંભારણું' -પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.], **ડંભારણ** (ડમ્ભારણ), -ણું ન. [જુઓ 'ડાંભવું'નો વિકાસ] ડામ દેવાનું લોખંડનું સાધન, ડામ દેવાનો સળિયો
**ડંભાવવું, ડંભાવું** (ડમ્ભા-) જુઓ 'ડાંભવું'માં.
**ડંભોલી** (ડમ્ભોલી) પું. ઉચ્ચ પ્રકારની હીરાની ૧૮ જાતમાંની એક જાત
**ડંમર**[૧-૨] (ડમ્મર) જુઓ 'ડમર.[૧-૨]'
**ડંમર**[૩] જુઓ 'ડામર.' ['દંશ.'
**ડંસ(-શ)** (ડંસ,-શ) પું. [સં. दंश > પ્રા. दंस, डंस] જુઓ

**ડંસી(-શી)** (ડંસી,-શી) વિ. [સં. दंशिक- > પ્રા. दंसिअ-, डंसिअ-] જુઓ 'દંશી.' [જુઓ 'દંશીલું.'
**ડંસી(-શી)લું** વિ. [જુઓ 'ડંસ' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.]
**ડાઇન** પું. [અં.] ૧ ગ્રામને દર સેકંડે ૧ સેન્ટિમીટરનો પ્રવેગ પેદા કરે તેવું બળ (પ. વિ.)
**ડાઇનિંગ-કાર** (ડાઇનિઙ્ગ-) સ્ત્રી. [અં.] રેલગાડીમાંનો ભોજન-નાસ્તા માટેનો ડબ્બો [પ્રકારનું યંત્ર
**ડાઇ(-ય)નેમો** પું. [અં.] વીજળી ઉત્પન્ન કરનારું એક
**ડાઇ(-ય)રેક્ટર** વિ., પું. [અં.] જુઓ 'ડિરેક્ટર.'
**ડાઇંગ-ડેક્લેરેશન** (ડાઇઙ્ગ-) ન. [અં.] અકસ્માત કે મહા-વ્યથાના કિસ્સામાં દર્દીનું મરણ પહેલાંનું મૌખિક નિવેદન
**ડાઈ** સ્ત્રી. સારી સમજની સુલેહ
**ડાઉ-ડાઉ** ન. [રવા.] કૂતરાનો અવાજ
**ડાક**[૧] ન. જુઓ 'ડાકલું.'
**ડાક**[૨] પું. હીરા નીચે મૂકવામાં આવતું ધાતુનું પતરું
**ડાક**[૩] સ્ત્રી. [હિં.] ટપાલ, 'પોસ્ટ.' (૨) ટપાલ લઈ જવા-લાવવાનાં વાહનોની વ્યવસ્થા ['ખર્ચ.'] ટપાલ-ખર્ચ
**ડાક-ખરચ, ડાક-ખર્ચ** પું., ન. [જુઓ 'ડાક[૩]' + 'ખરચ'-
**ડાક-ખાનું** ન. [જુઓ 'ડાક[૩]' + 'ખાનું.'] જુઓ 'ડાક-ઘર.'
**ડાક-ગાડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાક' + 'ગાડી.'] ટપાલ લઈ જવા-લાવવા માટેની રેલગાડી, 'મેઇલ'
**ડાક-ઘર** ન. [જુઓ 'ડાક[૩]' + 'ઘર.'] ટપાલ જવા-આવવાનું અને જ્યાંથી વહેંચણીની વ્યવસ્થા હોય તે કાર્યાલય, ટપાલ-ઑફિસ, 'પોસ્ટ-ઑફિસ'
**ડાક-ડમાક(-ઠ)** પું. [રવા.] ભપકો, ઠાઠ-માઠ. (૨) ઘરનો પરચૂરણ ભાંગ્યો-તૂટયો સામાન
**ડાક(-કે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [સં. डाकिनी > જૂ. ગુ. 'ડાકિણિ'] અવગતિએ ગયેલી મનાતી સ્ત્રીનું ભૂત. (૨) (લા.) ભયંકર દેખાવવાળી સ્ત્રી
**ડાકણ-કૂંડાળું, ડાકણ-કૂંડું** (ડાકણ્ય-) ન. [જુઓ 'ડાકણ' + 'કૂંડાળું'-'કૂંડું.'] ચકલે ઉતારો મૂકી એની આસપાસ કરવામાં આવતું કૂંડાળું અને એની અંદરની જમીન
**ડાકણ-કોઠો** (ડાકણ્ય-) પું. [જુઓ 'ડાકણ'+'કોઠો.'] (લા.) છોકરીઓની એક ધૂળિયા રમતમાંના સાત કોઠાઓમાંનો પ્રત્યેક કોઠો [જુઓ 'ડાકણું.'
**ડાકણિયું** વિ. [જુઓ 'ડાકણું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]
**ડાકણી** (ડાકણ્ણી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાકણ' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'ડાકણ.'
**ડાકણું** (ડાકણ્ણું) વિ. [જુઓ 'ડાકણ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) ડાકણના ગુણ ધરાવનાર, મેલી વિદ્યાવાળું, બીજાંઓ ઉપર મેલી વિદ્યાનો પ્રયોગ કરનારું
**ડાક-પાટી** પું. જલકૂકડો
**ડાક-બંગલો** (-બઙ્ગલો) પું. [જુઓ 'ડાક[૩]'+અં.] સરકારી ટપાલ જ્યાં જે સરકારી અમલદારને સોંપવાની હોય તેના નિવાસનો બંગલો. (૨) સરકારી મુસાફરી બંગલો
**ડાક-મહેસૂલ** (-મૅ:સૂલ) ન. [જુઓ 'ડાક[૩]' + 'મહેસૂલ.'] ટપાલ લઈ જવા-લાવવા માટે લખનાર-મોકલનારને દેવાનો થતો ટિકિટ વગેરેનો ખર્ચ, ટપાલ-ખર્ચ, 'પોસ્ટેજ'

**ડાક-રસ્તો** પું. [જુઓ 'ડાક3' + 'રસ્તો.'] ટપાલ લઈ જવા-લાવવાનો જાહેર રાજમાર્ગ

**ડાકલિયારું** ન. [જુઓ 'ડાકલું' + ગુ. 'ઇયું' + 'આરું' ત. પ્ર.] શિખરબંધ મંદિરના ચણતરનો ડાકલાના ઘાટનો ઉપરનો પેટા-ઘર

**ડાક(-ખ)લિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ડાકલું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ડાકલું વગાડનારો ભૂવાનો સાથી

**ડાક(-ખ)લી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાક(-ખ)લું'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું ડાકલું, ડુગડુગિયું. (૨) સાપ ઉંદર વગેરેના ગળામાંથી નીકળતો ડાકલાના અવાજ જેવો અવાજ. [૦ **પહોંળી થવી** (-પોઃળી-) (રૂ. પ્ર.) મરણ થવું]

**ડાક(-ખ)લું** ન. [સં. ढक्का સ્ત્રી.> પ્રા. ढक्क, ढक्क સ્ત્રી., ન., ગુ. 'ડાક' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] મેલાં દેવદેવીઓને પ્રસન્ન કરવા ભૂવા ધૂણતા હોય ત્યારે વગાડાતું એક નાનું વાદ્ય, ડમરુ, ડુગડુગિયું. [**-લાં બેસાડવાં** (-બેસાડવાં), **-લાં માંડવાં** (રૂ. પ્ર) ભૂત-પ્રેતનો વળગાડ થયો માની એ દૂર કરાવવા ભૂવાને નોતરવો અને ડાકલું વગડાવી ધુણાવવાની ક્રિયા કરવી]

**ડાક-વિભાગ** પું. [જુઓ 'ડાક3' + સં.] ટપાલનો વિભાગ, ['પોસ્ટલ ડિવિઝન'

**ડાક-વ્યય** પું. [જુઓ 'ડાક3' + સં.] જુઓ 'ડાક-ખરચ.'

**ડાક-હૂંડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાક3' + 'હૂંડી.'] ટપાલ દ્વારા થતી પૈસાની હેરફેર, 'મની-ઑર્ડર'

**ડાકા(૦ઇ)ટી** જુઓ 'ડકાટી.'

**ડાકિની** સ્ત્રી. [સં.] જુઓ 'ડાકણ.'

**ડાકિયું** વિ. [સર૦ 'ડાકણું', એમાંથી 'ડાક' અંગ માની + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'ડાકણું.' (૨) (લા.) ખૂબ ખાનારું, અકરાંતિયું. (૩) ભુખાળવું

**ડાકિયો1** વિ., પું. [જુઓ 'ડાક3' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ટપાલિયો, ટપાલી, 'પોસ્ટ-મૅન'

**ડાકિયો2** વિ., પું. [જુઓ 'ડાકું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ડાકો પાડનારો, ધાડપાડુ, લુટારો

**ડાકી** વિ. [જુઓ 'ડાકિયું.'] જુઓ 'ડાકેયું.'

**ડાકુ** પું. [અં. ડેકાઇટ્] ધાડ-પાડુ, લુટારો. (૨) (લા.) ઇજ્જત વિનાનો માણસ

**ડાકું** વિ. [જુઓ 'ડાકુ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (લા.) જેને બટ્ટો લાગ્યો છે તેવું. (૨) ભોઠું પડેલું. (૩) અપમાનિત થયેલું. (૪) ન. માનભંગ, અપમાન. (૫) દખલગીરી

**ડાકેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'ડાકણ.'

**ડાકો1** પું. ઘરડો બળદ

**ડાકો2** પું. [અં. ડેકાઇટ્] ડકાટી, ડાકાટી, ધાડપાડુ, લુટારો

**ડાકો3** પું. [અં. ડેકાઇટી] ધાડ, લૂંટ. [૦ **પાડવો** (રૂ. પ્ર.) ઓચિંતાં ધાડ પાડી લૂંટ ચલાવવી ]

**ડાકોર, ૦જી1** ન. [પૂર્વ-પદ સંભવતઃ પ્રા. ढक्क ( < સં. ढक्का ) + સં. पुर = ढक्कपुर > પ્રા. ढक्कउर + ગુ. 'જી2'] ખેડા જિલ્લાનું પ્રસિદ્ધ યાત્રાધામ (શ્રીરણછોડરાયના મંદિર અને ગોમતી તળાવને કારણે). (સંજ્ઞા.)

**ડાકોર-જી2, -રાય** પું., બ. વ. [જુઓ 'ડાકોર' + જી2'-'રાય.'] ડાકોર નગરના મંદિરમાં બિરાજતા શ્રીદ્વારકાધીશ-રણછોડરાયજી (શ્રીકૃષ્ણ) ભગવાન. (સંજ્ઞા.)

**ડાક્ટર** પું. [અં. ડૉક્ટર્] પશ્ચિમી 'ઍલોપથી'ની રીતે તૈયાર થયેલો ચિકિત્સક અને શસ્ત્ર-વૈદ્ય

**ડાક્ટરી1** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાક્ટર' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ડાક્ટરનું કામ-ચિકિત્સા. (૨) 'ઍલોપથી' વિદ્યા

**ડાક્ટરી2** વિ. [જુઓ 'ડાક્ટર' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ડાક્ટરને લગતું, ડાક્ટરનું [કામ કે ધંધો

**ડાક્ટરું** ન. [જુઓ 'ડાક્ટર' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ડાક્ટરનું

**ડાખરું** વિ. ધીરજવાળું. (૨) હિંમતવાળું

**ડાખલિયો** જુઓ 'ડાકલિયો.'

**ડાખલી** જુઓ 'ડાકલી.'

**ડાખલું** જુઓ 'ડાકલું.'

**ડાખળ, ૦ઘાટું** વિ. [ અરપદ + જુઓ 'ઘાટ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ઘાટઘૂટ વિનાનું, બેડોળ [આંકવો એ

**ડાગણી** સ્ત્રી. [ જુઓ 'ડાગવું' + ગુ. 'અણી' કૃ. પ્ર.] સંબંધ

**ડાગરો** પું. ગાડીનો કહોડો

**ડાગલો(-ળો)1** પું. ભવાઈના ખેલમાંનો વિદૂષક

**ડાગવું** સ. ક્રિ. [ફા. 'દાગ્' નિશાન, -ના. ધા.] નોંધ કરવી, ટપકાવવું ( કૉર્ટ-અદાલતમાં વપરાતું ક્રિયારૂપ). **ડગાવું2** કર્મણિ., ક્રિ. **ડગાવવું2** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ડાગળી1** સ્ત્રી. જુઓ 'ડગળી.1' [૦ **દેવી, ૦ મારવી** (રૂ. પ્ર.) થીંગડું લગાવવું કે સાંધી ચોડવું]

**ડા(-ડ)ગળી2** સ્ત્રી. (કાંઈક હીન અર્થમાં) મગજ. (૨) સમજ-શક્તિ. [૦ **ખસવી, ૦ ચસકવી, ૦ છટકવી** (રૂ. પ્ર.) ગાંડું થઈ જવું કે વિચાર-શક્તિ ગુમાવવી. ૦ **ઠેકાણે હોવી** (રૂ. પ્ર.) વિચાર-શક્તિ હોવી]

**ડાગળો1** જુઓ 'ડાગલો.'

**ડાગળો2** પું. [જુઓ 'ડગળી1' સાથે સંબંધ.] દાટો, ડૂચો. (૨) છાપરા સાથેનો નાનો મેડો. (૩) મોટું ગાબડું

**ડાગુ** પું. બકરાં-ઘેટાંનો વૈદ્ય

**ડાગોબા** સ્ત્રી. ધન સાંચવવાનું સાધન, ધન-કોઠી, તિજોરી

**ડાગોર** (-રય) સ્ત્રી. [ સર૦ મરા. 'ડાંગોર.'] ગાવાની એક પ્રકારની બાની. (સંગીત.) [જાત

**ડાગોલી** સ્ત્રી. એ નામની ચળકતા રંગવાળી માછલીની એક

**ડાઘ** પું. [ફા. 'દાગ્'-નિશાન] કાળું કે મેલું નિશાન. કલંક, દૂષણ, બટ્ટો ['ડાઘા-ડૂઘી.'

**ડાઘ-ડૂઘ** (-ઘ્ય) સ્ત્રી. [ જુઓ 'ડાઘ'-દ્વિર્ભાવ.] જુઓ

**ડાઘરું** વિ. [જુઓ 'ડાઘું.'] (કાંઈ કટાક્ષ કે અણગમાના ભાવથી) મોટા દેખાવનું

**ડાઘા-ડૂઘી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાઘો,'-દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ.' ત.પ્ર ] એક રંગની સપાટી ઉપર પડેલા ડાઘા

**ડાઘા-રખી** સ્ત્રી. દાઢી આગળ થતું એક પ્રકારનું ગૂમડું

**ડાઘાળું** વિ. [જુઓ 'ડાઘો'+ગુ. 'આળું' ત. પ્ર.] ડાઘાવાળું

**ડાઘિયું** વિ. [જુઓ 'ડાઘી.2'] ફાડી ખાય તેવું વિકરાળ. (૨) જબ્બર દેખાવનું ( જેમકે 'ડાઘિયો' કૂતરો)

**ડાઘી1** વિ. [જુઓ 'ડાઘો' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ડાઘ કે નુકસાનવાળું (કાપડ વગેરે) [ જુઓ 'ડાઘિયું.'

**ડાઘી2** વિ. [જુઓ 'ડાઘું' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર ]

**ડાઘીલું** વિ. [જુઓ 'ડાઘો' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.] ડાઘવાળું
**ડાઘુ** પું. મડદું શ્મશાનમાં લઈ જનાર તે તે સગો-સંબંધી. (૨) (લા.) અપશુકનિયાળ માણસ. (૩) કરડા સ્વભાવનો માણસ
**ડાઘું** વિ. જુઓ 'ડાઘિયું.' [(૨) (લા.) નોંધેલું, ડાગેલું
**ડાઘેલ**[1] વિ. [જુઓ 'ડાઘો' + ગુ. 'એલ' ત. પ્ર.] ડાઘાવાળું
**ડાઘેલ**[2] વિ. [સં. દગ્ધ > પ્રા. દગ્ઘ + પ્રા. ઇલ્લ પ્રા. દ્વારા] દાઝેલું, બળેલું [ત. પ્ર.] જુઓ 'ડાઘ.'
**ડાઘો**[1] પું. [ફા. 'દાગ્'-નિશાન 'ડાઘ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે
**ડાઘો**[2] વિ., પું. [જુઓ 'ડાચું.'] જુઓ 'ડાઘિયું.'
**ડાઘો-ડૂઘો** પું. [જુઓ 'ડાઘો,[1]'-દ્વિર્ભાવ.] એકાદ ડાઘો કે ડબકો, ગંદું નિશાન [કહી નાખનારું, ડાચા-બળિયું
**ડાચક** વિ. [જુઓ 'ડાચું'–મોઢું દ્વારા.] આખાબોલું, મોઢે
**ડાચા-કૂટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાચું' + 'કૂટવું.'] નકામું બોલ બોલ કરવું એ, લવારો
**ડાચાકૂટિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ડાચા-કૂટ કરનારું
**ડાચા-તોડ** વિ. [જુઓ 'ડાચું' + 'તોડવું.'] સામાનું જડબું તોડી નાખે તેવું બોલનારું. (૨) (લા.) સામાને બોલવાનું રહે નહિ તેવું બોલેલું
**ડાચા-ફાટ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ડાચું' + 'ફાટવું.'] મોઢામાંથી ડાંડાઈ કે આખા સ્વરૂપનું બોલાય તેમ
**ડાચા-ફાડ** વિ. [જુઓ 'ડાચું' + ફાડવું.'] જેમ આવે તેમ બોલનારું, ડાચા-ફાટ બોલનારું [કરવાનું જોર
**ડાચા-બળ** ન. [જુઓ 'ડાચું' + સં. बल] જેમ તેમ બોલ્યા
**ડાચાબળિયું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જેમ તેમ બોલવાના જોરવાળું. (૨) બીજાને બોલતાં રોકી બોલ બોલ કરનારું
**ડાચા-બૂર** (-રચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાચું' + 'બૂરવું.'] (લા.) ચણતરમાં પડેલું મોટું ગાબડું બૂરવાની ક્રિયા
**ડાચિયું** ન. [જુઓ 'ડાચું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.) ખિજાઈને તોછડાઈથી કહેવું એ. [૦ ના(નાં)ખવું, ૦ ભરવું (રૂ. પ્ર.) તોછડાઈથી કહેવું] [મોઢાનો ભાગ
**ડાચિયો** પું. [જુઓ ડાચિયું.'] (લા.) દાદરાનો ઉપરનો
**ડાચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાચું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ખિજાઈને કૂતરું મોઢું આગળ નાખી ડાચિયું નાખે છે એ ક્રિયા. (૨) જુઓ 'ડાચિયું.' [૦ ભરવી (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'ડાચિયું ભરવું.']
**ડાચું** ન. (કાંઈક તિરસ્કારના ભાવથી) મોઢું. [-ચાનું સાબદું (રૂ. પ્ર.) વાતોડિયું. -ચામાં દેવું (રૂ. પ્ર.) તમાચો મારવો. (૨) સખત રીતે સંભળાવવું. -ચામાં બાળવું (રૂ. પ્ર.) અનાદરપૂર્વક ખાવા આપવું. (૨) લાંચ આપવી. ૦ ફાડવું (રૂ. પ્ર.) નવાઈ પામવું. (૨) લાંચ માગવી. ૦ ફેરવી ના(-નાં)ખવું (રૂ. પ્ર.) મોઢા ઉપર સખત તમાચો મારવો. ૦ વકાસી રહેવું (-રેઃવું) (રૂ. પ્ર.) સામું ટગર ટગર જોઈ રહેવું]
**ડાચો** પું. તૂટેલા-ફૂટેલા લૂગડાનો દાટો
**ડાટ**[1–2] જુઓ 'દાટ.[1–2]'
**ડાટ-ડપટ** (ડાટચ-ડપટચ) જુઓ દાટ-દપટ.'
**ડાટણ** જુઓ 'દાટણ.'
**ડાટણું** જુઓ 'દાટણું.'
**ડાટવું** જુઓ 'દાટવું.' **ડટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ડટાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ડાટી** જુઓ 'દાટી.'
**ડાટો** જુઓ 'દાટો.'
**ડાટ્યું-સાટ્યું** જુઓ 'દાટયું-સાટયું.'
**ડાઠા**[1] પું., બ. વ. ઘઉંની એક જાત
**ડાઠા**[2] પું., બ. વ., **-ઠાં** ન., બ. વ. ચાર-કડબનો નીચેનો સૂકો અને કઠણ ભાગ. [-ઠા દેવા, -ઠાં દેવાં (રૂ. પ્ર.) કામ કરતાં કામની ચોરી કરવી, કામને બગડી જાય તેવી સ્થિતિમાં મૂકવું]
**ડાઠિયાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ડાઠાં'–એનું મૂળ રૂપ 'ડાઠું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'ડાઠાં.'
**ડાડ** (-ડ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] વિનંતિ, આજીજી, વિનવણી, દાદ
**ડાડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] આજીજી કરવી, વિનંતિ કરવી, વીનવવું
**ડાડિયું** ન. [જુઓ 'ડાડવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.], **ડાડી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] આજીજી, વિનંતિ, વિનવણી
**ડાડા-વટી** ન. એક પ્રકારનું લોખંડ
**ડાઢ** જુઓ 'દાઢ.'
**ડાઢકાં** જુઓ 'દાઢકાં.'
**ડાઢ-રખી** જુઓ 'દાઢ-રખી.' [એક જાત
**ડાઢના** સ્ત્રી. કોડીનાર તરફના સમુદ્રમાં થતી માછલીની
**ડાઢવાણ** જુઓ 'દાઢવાણ.'
**ડાઢવું** જુઓ 'દાઢવું.'
**ડાઢ-સવાદિયું** જુઓ 'દાઢ-સવાદિયું.'
**ડાઢા-રખી** જુઓ 'દાઢા-રખી.'
**ડાઢિયાળો** જુઓ 'દાઢિયાળો.'
**ડાઢી** જુઓ 'દાઢી.'
**ડાઢી-મૂંડું** જુઓ 'દાઢી-મૂંડું.'
**ડાઢી-વાળો** જુઓ 'દાઢી-વાળો.'
**ડાઢું** જુઓ 'દાઢું.'
**ડાઢૂડી** જુઓ 'દાઢૂડી.'
**ડાઢો** જુઓ 'દાઢો.'
**ડાઢોડી** જુઓ 'દાઢોડી.'
**ડાઢોડું** જુઓ 'દાઢોડું.'
**ડાણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'ડણક.'
**ડાફર** (-રચ) સ્ત્રી., **-રિયું** ન. [+ ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ડાફું.' [-રો મારવો (-રચો), -રિયાં મારવાં (રૂ. પ્ર.) આમતેમ જોયા કરવું]
**ડાફા-ડહોળ** (-ડોળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાફું' + 'ડહોળવું.'] (લા.) દોઢ-ડહાપણ, કોઈ બેની વચ્ચે ડહાપણ બતાવવાની દખલ
**ડાફું** ન. [રવા.], **-ફોરિ(-ળિ)યું** ન. [જુઓ 'ડાફું' દ્વારા 'ડાફોડ,-ળ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] મોઢું ફાડવાની ક્રિયા કરી કરડવા દોડવું એ, કરડવા મોઢું ફાડવું એ. [૦ મારવું (રૂ. પ્ર.) વડચકું નાખવું, બચકું ભરવા દોડવું]
**ડાબકો** પું. [રવા.] દબાવાથી થતો અવાજ. (૨) દાબીને માટીથી લીંપવા જેવી સપાટી કરવી એ. (૩) જીંડવાં ફાટવાથી બહાર નીકળેલો કપાસ. (૪) લાકડા કે પથ્થરનો

સરખો કરેલો ટુકડો

**ડાબડિયું** ન. [જુઓ 'ડાબડો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'દાબડિયું.' ['દાબડી.'

**ડાબડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાબડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ

**ડાબડો** જુઓ 'દાબડો.'

**ડાબણ** જુઓ 'દાબણ.' [જુઓ 'દાબણિયું.'

**ડાબણિયું** ન. [જુઓ 'દા(-ડા)બણ.' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.]

**ડાબર**[1] ન. ડબો, ડાબલો [ધીવાનું વાસણ

**ડાબર**[2] ન. નાનું તળાવ. (૨) પાણીનો ઘડો. (૩) હાથ

**ડાબર**[3] વિ. મોટું, જખ્ખર

**ડાબરિયું** ન. [જુઓ 'ડાબર[1]' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ડાબર.[1]' (૨) જુઓ 'દાબરિયું.'

**ડાબલ**[1] પું. [જુઓ 'ડાબલો.'] ઘાણીના બળદની આંખે બંધાતી અંધારી

**ડાબલ**[2] વિ. ઘણું, પુષ્કળ

**ડાબલા-ડૂબલી** ન., બ. વ. [જુઓ 'ડાબલો' + પ.વિ., બ.વ. 'આ' અંગ, –દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ડાબલા વગેરે વસ્તુઓ, ડબલાં-ડૂબલી

**ડાબલિયાળ, -ળું** જુઓ 'દાબલિયાળ, -ળું.'

**ડાબલિયું** વિ. [જુઓ 'ડાબલો + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ડાબલાના જેવા આકારનું. [૦ કમાડ (રૂ. પ્ર.) વેણી-ધોકા જડ્યાં હોય તેવું બારણું]

**ડાબલિયો**[1] પું. બે આંગળ પહોળી પાટીવાળો ઢોલિયો

**ડાબલિયો**[2] પું. કપાસની એક જાત. (૨) ભીંડાના દેખાવનો એક વગડાઉ છોડ [ડબ્બી

**ડાબલી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાબલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]

**ડાબલી**[2](-ળી) સ્ત્રી. એ નામનો એક છોડ, ખપાટ

**ડાબલો** પું. [જુઓ 'ડબો' દ્વારા.] ઢાંકણાવાળો ડબો. (૨) ઘોડા વગેરે પશુઓની આખી ખરી. (૩) ઘોડાને આંખે બંધાતી અંધારી. (૪) (લા.) ચશ્માં (કાંઈક તિરસ્કારના ભાવથી). (૫) એક પ્રકારનું હસ્ત-વાદ્ય

**ડાબળી** જુઓ 'ડાબલી.[2]'

**ડાબા-જમણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાબું' + 'જમણું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ડાબું જમણે અને જમણું ડાબે મૂકવાની ક્રિયા. (૨) ક્રિ. વિ. ડાબા-જમણી થાય એમ. [૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) પક્ષપાત કરવો.] ['ડાબા-જમણી(૨).'

**ડાબા-જમણું** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ડાબું' + 'જમણું.'] જુઓ

**ડાબિયાળ** વિ. [જુઓ 'ડાબું' + ગુ. 'ઇયું' + 'આળ' ત.પ્ર.] ડાબા હાથથી કામ કરવાની ટેવવાળું, ડાબોડી. (૨) વિ., પું. ધોંસરીમાં ડાબી બાજુ જોડાતો બળદ કે ઘોડો. (૩) ન. ઘાણીના બળદની ધોંસરીની બીજી બાજુ જોંગીના છેડા બેસવાનું નાનું લાકોટિયું

**ડાબિયેલ, -ળ** વિ. [જુઓ 'ડાબું' + ગુ. 'ઇયું' + 'એલ'– 'એળ' ત. પ્ર ] ડાબોડી, ડાબેરી

**ડાબું(-ભું)** વિ. [દે. પ્રા. डव्वअ, डब्बअ-] પૂર્વ દિશાએ જોતાં ઉત્તર દિશા બાજુનું, જમણાની વિરુદ્ધ બાજુનું. [-બા-(-ભા) પગનો અંગારો (-અઙ્ગારો) (રૂ. પ્ર.) નજર ઉતારવા બાળકને માતા ડાબા પગની ધૂળનો ચાંલ્લો કરે એ. -બા(-ભા) હાથનો ખેલ (રૂ. પ્ર.) સરળતાથી થઈ શકવાનું કાર્ય. -બા(-ભા, -બે,-ભે) હાથે મુકાવું (રૂ. પ્ર.) બેધ્યાનપણે ન મળે તેવા સ્થાને મુકાઈ જવું. -બી(-ભી) આંખ ફરકવી (-આંખ્ય-) (રૂ. પ્ર.) ડાબી આંખ ફરકતાં અપશુકન થયાં ગણવાં. ૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) વીસરી જવું. ૦ ઠોકવું (રૂ. પ્ર.) દરકાર ન કરવી. ૦ મૂકવું (રૂ. પ્ર.) અણગમતું કરવું]

**ડાબેરવું, ડાબેરિયું** વિ. [જુઓ 'ડાબું દ્વારા.] ડાબોડી

**ડાબેરી** વિ. [જુઓ 'ડાબું' દ્વારા.] જુઓ 'ડાબોડી'–'ડાબેરવું'–'ડાબેરિયું.' (૨) (લા.) રાજકીય સિદ્ધાંતમાં ઉદ્દામવાદી, 'લેફ્ટિસ્ટ'

**ડાબોટો**[1] પું. ગળિયલ રંગનું લૂગડું. (૨) ઘોડાને પગે ઝાંઝર બાંધતી વેળા ઝાંઝર નીચે બાંધવાનો રૂમાલ. (૩) લટપટિયું

**ડાબોટો**[2] પું., સ્ત્રી. એક પ્રકારની લોટ જેવી દળેલી ખાંડ, દાબોટો [જુઓ 'ડાબેરવું.'

**ડાબો(-ભો)ડિયું, ડાબો(-ભો)ડી** વિ. [જુઓ 'ડાબું' દ્વારા.]

**ડાભ**[1] પું. [સં. दर्भ > પ્રા. दब्भ, डब्भ] યજ્ઞ વગેરે કાર્યોમાં પવિત્ર ગણાતું ધારદાર અને અણીવાળી લાંબી પત્તીવાળું એક ઘાસ, દર્ભ

**ડાભ**[2] પું. તલવારનો પટ્ટો. (૨) આંબાનો મોર. (૩) માણેક અને પન્નાની ઝીણી લંબચોરસ ટુકડી

**ડાભડિયું** ન. [જુઓ 'ડાબડો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર. 'બ' > 'ભ' થી] વાટકાના આકારનો નાનો ડાબડો

**ડાભડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાભડો'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ડાભની જાતનું એક ઘાસ [દાભડો, જુઓ 'ડાભ.[1]'

**ડાભડો**[1] પું. [જુઓ 'ડાભ[1]' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]

**ડાભડો**[2] જુઓ 'દા(-ડા)બડો.'

**ડાભ-સળી** સ્ત્રી. [જુઓ ડાભ[1] + 'સળી.'], **ડાભ-સૂળ, -ળિયું** ન. [ + જુઓ 'સૂળ'+ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર ] ડાભની અણીવાળી પત્તી. (૨) એ નામનું ડાભ જેવું એક ઘાસ

**ડાભું** જુઓ 'ડાબું.'

**ડાભૂર** ન. હલકી જાતનું એક ઘાસ. (૨) ઘાસમાં થતો એક જાતનો કાંટો. (૩) વિ. (લા.) બીજાને વ્યથા કરનારું (માણસ). (૪) બધાંને ખૂંચે તેવું (માણસ)

**ડાભૂરિ(-ળિ)યું** વિ. [જુઓ 'ડાભૂર' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ડાભૂર(૧)(૨).'

**ડાભો** જુઓ 'ડાંભો.'

**ડાભોડિયું**[1] ન. [જુઓ 'ડાભ[1]' દ્વારા] ડાભની સળી કે છોડ

**ડાભોડિયું**[2] વિ. [જુઓ 'ડાભ 'દ્વારા.'] જેમાં દર્ભ ઘણો હોય તેવું.

**ડાભોડિયું**[3], **ડાભોડી** જુઓ 'ડાબોડિયું'–'ડાબોડી.'

**ડાભોળિયું** ન. તરણું (૨) ઘાસનો કાંટો. (૩) (લા.) નડતર-રૂપ માણસ

**ડામ** (ડાઃમ) પું. [દે. પ્રા. डंभण માં डंभ મૂળ ] ધગધગતી સળી ચામડી ઉપર ચાંપવાની ક્રિયા. (૨) એવી રીતે ચામડી ઉપર થયેલી દાઝ, ટાઢો. (૨) (લા.) ડાઘ, લાંછન. [૦ ચાંપવો, ૦ દેવો (રૂ. પ્ર.) ડંભાણું તપાવી ડામ ચબકાવવો. કપાળમાં ડામ (રૂ. પ્ર.) કશું જ ન આપવાનું]

**ડામક-ડોળ** (-ડોળ) પું., [જુઓ 'ડમાક' + 'ડોળ.'] ખોટો

ડોળ, ખોટો ઠઠારો, દંભ, આડંબર [ધાલુ
**ડામકી** વિ. [જુઓ 'ડમાક' દ્વારા.] આડંબરી, દંભી, ડોળ-
**ડામચિયો¹** પું. [જુઓ 'ડામચો'+ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ગોદડાં ગાદલાં વગેરે રાખવાની માંડણી અને એ રીતે ખડકાયેલો ગોદડાં ગાદલાંનો જથ્થો [**-યા ઊડવા** (રૂ.પ્ર.) ઝઘડો થવો]
**ડામચિયો²** પું. જંગલનો મોટો મચ્છર, ડાંસ
**ડામચો** પું. ગાડામાંનો બેઠકનો માંચડો [ડોળ.'
**ડામ-ડમાક** પું. [જુઓ 'ડમાક,'-દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ડામક-
**ડામડો** (ડા:મડો) પું. [જુઓ 'ડામ' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ડામ.' [**-ડા દેવા** (રૂ. પ્ર.) મહેણાં મારવાં ]
**ડામણ¹** ન. [જુઓ 'ડાબું' દ્વારા.] વહાણને જમણી તરફ વાળવા સુકાનને ડાબી બાજુ વાળવાની ક્રિયા. (વહાણ.)
**ડામણ²** જુઓ 'દામણ'
**ડામણાં** જુઓ 'દામણાં.'
**ડામણી** જુઓ 'દામણી.'
**ડામણું** જુઓ 'દામણું.'
**ડામર¹** પું. સર્જની જાતનું એક ઝાડ (સફેદ જાત). (૨) લાકડાં અને ખનિજ કોલસામાંથી મળતો એક કાળો પ્રવાહી રસ, ડમ્મર, 'કોલ-ટાર', 'આસ્ફાલ્ટ'
**ડામર²** પું. પેડાની નાભિનો ઊપસેલો ગઠ્ઠો, 'હર્બ'
**ડામરા** પું., બ. વ. કોસનાં પૈડાંની ધરી રાખવાના ખૂંટા
**ડામરાં** ન., બ. વ. ચિચોડાના માટ અને જાંગીના સાંધા મેળવવા નાખવામાં આવતી લાકડાની ચીપ. (૨) રેંટિયાની માળ રાખવા માટે ચક્કરની ઉપર આંટવેલી સૂતરની દોરી
**ડામરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડામરું' (જુઓ 'ડામરાં' બ. વ.) + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] હળના ચવડામાં કોશને ચોંટી રહેવા માટે નાખવામાં આવતી લાકડાની કે લોખંડની વાંકી ખીલી
**ડામરેજ** ન. [અં. ડૅમરેઇજ્] જુઓ 'ડેમરેજ.'
**ડામવું¹** (ડા:મવું) સ. ક્રિ. [જુઓ 'ડામ,'-ના. ધા.] ડામ દેવો, ડંભાણાથી ડામ ચાંપવો, ડાંભવું. (૨) (લા.) દબાવવું, આવેશ થંભાવવો. (૩) મર્મવચન કહેવાં
**ડામવું²** સ. ક્રિ. [સં. दाम દ્વારા] દોરડું બાંધવું
**ડામા-ડગલાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ડગલું¹' દ્વારા.] અધરણી વખતે ચલાવતાં પાથરેલા લૂગડા ઉપર ગર્ભવતીનાં પગલાં ચલાવવાં એ
**ડામા(-વા)-ડોળ** (-ડો:ળ) [જુઓ 'ડોળ' દ્વારા; સર૦ હિં. 'ડામાડોલ,' મરા. 'ડામાડૂળ.'] ગૂંચવાયેલું, ચકડોળે ચડેલું, અસ્થિર [ખોર. (૨) નાપાક, દુષ્ટ
**ડામીચ,-જ,-સ** વિ. ગુનેગાર તરીકે પંકાયેલું રીઢું, હરામ-
**ડામેલ** (ડા:મેલ) વિ. [જુઓ 'ડામવું¹' + ગુ. 'એલ' બી. ભૂ. કૃ. નો પ્ર.] જેને ડામ દીધેલ છે તેવું. (૨) (લા.) કલંકિત, એબવાળું
**ડામોર** પું. [સં. दामोदर] ચૌલુક્ય ભીમદેવ ૧ લાનો માળવાની રાજધાનીમાંનો સંધિવિગ્રહક (દૂત.) (સંજ્ઞા.) (૨) ભીલ લોકોની એક શાખ અને એનો માણસ. (સંજ્ઞા.)

**ડાયનેમો** જુઓ 'ડાઇનેમો.' [સામાન્ય) હીરો
**ડાય(-યા)મંડ, ડાય(-યા)મન્ડ** (-મણ્ડ) પું. [અં.] (સર્વ-
**ડાય(-યા)મંડ જ્યુબિલી ડાય(-યા)મન્ડ જ્યુબિલી** (-મણ્ડ-) સ્ત્રી. [અં.] પ્રતિષ્ઠિત વ્યક્તિ કે સંસ્થા યા કાર્યની ૬૦મી જયંતીનો ઉત્સવ, હીરક-મહોત્સવ (મણિ-મહોત્સવ ૭૫ મી જયંતીનો અને અમૃત-મહોત્સવ ૮૦ મી જયંતીનો)
**ડાયરશાહી** સ્ત્રી. [અં.; 'ડાયર' નામનો અંગ્રેજ અમલદાર; એણે જલિયાંવાલા બાગ (પંજાબ)માં કરેલી નિર્દોષ પ્રજાજનોની હત્યાને કારણે શબ્દ રૂઢ થયો છે. + જુઓ 'શાહ' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] (લા.) જુલમી સત્તા, જોહુકમી
**ડાયરિસ્ટ** પું. [અં.] જુઓ 'ડાયરી-કારકુન.'
**ડાયરી** સ્ત્રી. [અં.] રોજનીશી, દૈનંદિની, દિનકી, નિત્યનોંધ
**ડાયરી-કારકુન** પું. [+ જુઓ 'કારકુન.]. **ડાયરી-ક્લાર્ક** પું. [અં.] દરરોજની વિગતો નોંધનાર ક્લાર્ક, 'ડાયરિસ્ટ'
**ડાયરેક્ટર** જુઓ 'ડિરેક્ટર.' [શાસન-પદ્ધતિ
**ડાયર્કી** સ્ત્રી. [અં.] બે હસ્તુ સત્તાવાળી રાજ્યપદ્ધતિ, દ્વિમુખી
**ડાયલ** પું. [અં.] ઘડિયાળનો ચંદો (જેના ઉપર કાંટા ફરે છે તે, આંકડાવાળો કે નિશાનોવાળો). (૨) ટેલિફોનનું આંકડાવાળું ચક્ર [બતાવતો ધ્વનિ
**ડાયલ-ટોન** પું. [સં.] ટેલિફોન જોડાવા ખુલ્લો છે એ
**ડાયસ** ન. [અં.] સભાગૃહમાંનું ઉચ્ચ સ્થાન (પ્રમુખ વગેરે માટે બેસવાનું), રંગમંચ, 'પ્લૅટ-ફૉર્મ'
**ડાયાગ્રામ** પું. [અં.] આકૃતિ, આકાર
**ડાયાફ્રેમ** પું. [અં.] આંતરડાં અને હૃદય તથા ફેફસાં વચ્ચેનો સ્નાયુનો પડદો
**ડાયાબીટીસ** પું. [અં.] મીઠા પેશાબ (રોગ), મધુપ્રમેહ
**ડાયામીટર** પું. [અં.] વર્તુલની મધ્યરેખા, વ્યાસ. (ગ.)
**ડાયેટ** પું. [સં.] ખાવાનું, ખોરાક, ખાદ્ય
**ડાયેટિંગ** (ડાયેટિઙ્ગ) ન. [અં.] અમુક અને એ પણ ચોક્કસ માત્રામાં આરોગ્ય માટે ખોરાક ખાવાની પરહેજી
**ડાયેરિયા** પું. [અં.] ઝાડાનો રોગ, અતિસાર
**ડાયોક્સાઇડ** પું. [અં.] ઑક્સિજનના બેવડા પ્રમાણનું એનું સંયોજન (૨. વિ.)
**ડાર¹** પું. જમીનમાંની સરવણીનું વાવ-કૂવામાંનું બાકું. (૨) પથ્થરમાં સુરંગ માટે દારૂ ભરવાનો કરેલો વેહ. (૩) વાંસડો વળી વગેરે ઊભાં કરવા કરેલો સાંકડો ખાડો
**ડાર²** (-રચ) સ્ત્રી. નીચાણમાંથી ઉપરની જમીનને પાણી આપવાની ક્રિયા. (૨) તળાવમાંથી ખેતી માટે પાણી ઉઠાવવાની ટોપલી
**ડાર³** ન. ભૂંડનાં બચ્ચાંઓનું ટોળું
**ડારકી-ડાર** ન. હરણિયાંઓનું ટોળું
**ડારણ¹** ન. ભૂંડડાંઓનું ટોળું
**ડારણ²** ન. છાણાં લાકડાં પાંદડાં વગેરેનો પડેલો કચરો. (૨) એરંડિયું વગેરે ભઠ્ઠીમાંથી ઉતારી લેતાં વાસણમાં નીચે જામેલો કદડો. (૩) શાક વગેરેમાં માથે તરી આવતો મસાલાનો વઘાર [ણીના શબ્દ કહેવા
**ડારવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ડર' દ્વારા.] ધમકી આપવી, ડરામ-
**ડારો¹** પું. [જુઓ 'ડારવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ધમકી,

ડર, ઠપકો. [૦ દેવો (રૂ. પ્ર.) ધમકાવવું, દહેશત બતાવવી]

**ડારો[2]** પું. કૂવાને ટેકવવા માટે બાંધવામાં આવતો નાનો થાંભલો

**ડારો-ડફારો** પું. [જુઓ 'ડારો,[1]'–દ્વિર્ભાવ.] ધાકધમકી. [૦ કરવો (રૂ. પ્ર.) ધાકધમકી આપવી]

**ડાર્ક-રૂમ** પું. [અં.] કાળી કોટડી. (૨) અંધારો ઓરડો (ખાસ કરી ફોટોગ્રાફીને માટે ફિલ્મ-પ્લેઇટ વગેરે ધોવા માટેનો કયાંયથી જરા જેટલો પણ પ્રકાશ ન આવે તેવો; –પ્રકાશ માટે માત્ર લાલ બત્તી જ વાપરી શકાય.)

**ડાર્લિંગ** (ડાર્લિંગ્) વિ. [અં.] વહાલસોયું

**ડાર્વિન-વાદ** પું. [અં. + સં.] ડાર્વિન નામના યુરોપીય વિદ્વાને જાહેર કરેલો પ્રાણીઓના વિકાસને લગતો સિદ્ધાંત (આ નિરીશ્વર-વાદ છે.), વિકાસવાદ [વિકાસવાદી

**ડાર્વિનવાદી** વિ. [અં. + સં., પું.] ડાર્વિનવાદમાં માનનારું,

**ડાલડા** ન. ['ડાલડા' નામના માણસે પહેલું બનાવી બજાર-માં મૂક્યું તેથી] ઘીના જેવું સ્વરૂપ આપવામાં આવ્યું છે તેવું વનસ્પતિજન્ય તેલ [અસ્થિર, અચોક્કસ

**ડાલમ-ડોલ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ડોલવું' દ્વારા.] હાલક-ડોલક,

**ડાલા-મથું** વિ. [જુઓ 'ડાલો' + 'માથું.'] સૂંડલા જેવા પહોળા માથાવાળું (સાવજ-સિંહ)

**ડાલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નાનું ડાલું, નાનો સૂંડલો [ઢળતું

**ડાલી-ઉતાર** વિ. [ + 'ઉતારવું.'] ઢાળ પડતું, નીચાણ તરફ

**ડાલી-સવાર** વિ. [+ જુઓ 'સવાર[2].'] નીચેથી ઉપર બાજુ ઢોળાવમાં બહાર પડતું જતું, ઊંચાણ તરફ વધતું

**ડાલું** ન. [સં. हल्लक-> પ્રા. हल्लअ-] જરા મોટો પહોળા ઘાટનો સૂંડલો

**ડાલો** પું. [જુઓ 'ડાલું.'] મોટું ડાલું, ભારે મોટો સૂંડલો

**ડાલોટો** પું. રાશને છેડે ચામડાનું આંકડી જેવું બનાવેલું સાધન (બળદની મોરડીમાં ભરાઈ રહે તેવું)

**ડાવરી** સ્ત્રી. [અં.] લગ્ન સમયે કન્યાને આપવામાં આવતી ભેટ, કરિયાવર, દહેજ

**ડાવા-ડોળ** (-ડોઃળ) જુઓ 'ડામા-ડોળ.'

**ડાસ** પું. ચમારોનું એક ઓજાર

**ડાહી[1]** સ્ત્રી. એ નામનું એક હથિયાર

**ડાહી[2]** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાહ્યું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.; 'યું' ભૂ. કૃ.ના સ્ત્રી. ની જેમ આમાં પણ 'ય'કાર ટકતો નથી.] બુદ્ધિમાન સ્ત્રી. [૦ માનો દીકરો (રૂ. પ્ર.) રાજપૂત]

**ડાહીનો ઘોડો** પું. એ નામની બાળકોની એક રમત

**ડાહ્યપ** (ડાઃયપ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડહ્યું' + ગુ. 'પ' ત. પ્ર.] ડાહ્યા-પણું, ડહાપણ

**ડાહ્યલું** (ડાઃયલું) વિ. [જુઓ 'ડાહ્યું' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] (કાંઈક તિરસ્કારનો ભાવ) વધુ પડતું ડાહ્યું, દોઢ-ડાહ્યું

**ડાહ્યા-પણ** ન. [જુઓ 'ડાહ્યું' + 'પણ' ત.પ્ર.] ડાહ્યાપણું, ડાહ્યપ

**ડાહ્યું** (ડાઃયું) વિ. [સર૦ અર. દાહી સં., दक्षिण> પ્રા. दाहिण-ના સાદશ્યે સં. दक्षक-> પ્રા. दाहअ> જૂ.ગુ. 'ડાહ્યઉ'] દક્ષ, ચતુર, બુદ્ધિશાળી, સમઝદાર, સમઝુ, શાણું, દુનિયા-દારીની સમઝ ધરાવતું. [ડાહીના ગાંડા ને ગાંડીના ડાહ્યા (રૂ.પ્ર.)-ક્રમે રાજપૂત અને વાણિયા, સમાજમાં રાજપુતાણી ડાહી અને વાણિયાણી ગાંડી-ઘેલી-વેવલી ગણાતી માટે.]

**ડાહ્યું-ડમ, ૦ક** (ડાઃયું-) વિ. [જુઓ 'ડાહ્યું'–દ્વિર્ભાવ.], **ડાહ્યું-ડમરું** વિ. [+ જુઓ 'ડામોર'નું લાઘવ.] તદ્દન ડાહ્યું, ઘણું શાણું

**ડાળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [દે. પ્રા. डाली સ્ત્રી.] ઝાડની શાખા, ડાળી. [ -ળે વળગવું ( ડાળ્યે- ) (રૂ.પ્ર.) આશ્રય લેવો, શરણે જવું]

**ડાળ-ખી** (ડાળ્યખી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાળખું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રી-પ્રત્યય.] નાની ડાળી

**ડાળ-ખું** (ડાળ્યખું) ન. [જુઓ 'ડાળ' દ્વારા.] જરા મોટી ડાળખી, શાખિયું, નાનું ડાળું

**ડાળ-ડાંખળાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'ડાળું' + 'ડાંખળું.'] ડાળાં-ડાંખળાં, ડાળીઓ અને એનાં ડાંખળાં

**ડાળ-પસાર** (ડાળ્ય-) પું. [જુઓ 'ડાળ' + સં. प्रसार> પ્રા. पसार, પ્રા. તત્સમ] ડાળીઓનો ફેલાવો

**ડાળ-મૂળ** (ડાળ્ય-) ન. [જુઓ 'ડાળ' + સં. मूल.] ડાળીનો થડને તેમજ મોટી ડાળીને જોડાઈ રહેલો ભાગ. [૦નું (રૂ. પ્ર.) મર્મવેધક]

**ડાળાં[1]** ન., બ.વ. [જુઓ 'ડાળું.'] સૌરાષ્ટ્રમાં પહાડી જમીન-માં થતાં ગરમર નામના અથાણાં માટેના મૂળના છોડના ભાગનાં ડાંખળાં

**ડાળાં[2]** ન., બ.વ. જેમાં પાડા બકરાં કૂકડાં તથા દારૂનો છૂટથી ઉપયોગ થાય છે તેવી એક પ્રકારની બાધા-માનતા

**ડાળિયો** પું. અરડનો ખેતરમાં આવેલો ફાલ

**ડાળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાના-મોટા માપની સોટા જેવી ઝાડની શાખા

**ડાળું** ન. [દે. પ્રા. डालअ-] કાંઈક જાડી માપમાં ટૂંકી ડાળી. [-ળાં પાંખડાં જુદાં કરવાં (રૂ. પ્ર.) વેરવિખેર કરી નાખવું. (૨) સાંધા જુદા કરી નાખવા. ૦પાંખડું (રૂ.પ્ર.) કુટુંબનાં બાળકોનો સમૂહ. (૨) વિગત, હકીકત]

**ડાળો-વાટો** જુઓ 'દાળો-વાટો.'

**ડાંઈ** સ્ત્રી. ચામડાની વાધરી. (૨) જોતરને બેઉ છેડે બાંધેલી સૂતરની કે ચામડાની દોરી

**ડાંઉ(-વ)કારો** પું. [રવા.] 'ડાંઉ' એવો અવાજ

**ડાંક[1]** પું. ધાતુના વાસણ વગેરેમાં વપરાતું તે તે રેણ. (૨) નંગનું તેજ વધારવા એની નીચે મૂકવામાં આવતી ધાતુની પતરી [જંગલી માખી

**ડાંક(-ખ)** પું. [જુઓ 'ડાંસ.'] કરડનારી લીલી મોટી

**ડાંખરું** વિ. ડરાવીને કામ કઢાવી લેનારું. (૨) જુસ્સાવાળું, આવેશી. (૩) સાહસિક, હિંમતબાજ, મરદાનગીવાળું, મરણિયું

**ડાંખળ** વિ. કદાવર, જખ્ખર, પડછંદ

**ડાંખળ-ઘાટું** વિ. [+ જુઓ 'ઘાટ' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] કદાવર કાયાનું, જખ્ખર આકારનું [વાળું, ડાંડલીવાળું

**ડાંખળિયું** વિ. [જુઓ 'ડાંખળું' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ડાંખળી-

**ડાંખળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાંખળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ડાળી-ડાળાંમાંની કે છોડની ખૂબ નાની ડાળખી, ડાંડલી

**ડાંખળું** ન. જરા મોટી ડાંખળી, ડાંડલો

**ડાંગ¹** પું. [સં. दण्डका દક્ષિણ ગુજરાત અને મહારાષ્ટ્રની સંધિનું પૂર્વ તરફનું એક પ્રાચીન અરણ્ય] દક્ષિણ ગુજરાતનો વન્ય સંપત્તિ અને વનવાસી પ્રજાવાળો ડુંગરાઉ પ્રદેશ (અત્યારે એ નામનો ગુજરાતનો એક જિલ્લો). (સંજ્ઞા.)

**ડાંગ²** સ્ત્રી. કઠણ વાંસની જાડી લાકડી, જાડી લાઠી. (૨) સૂપડાને કાટખૂણે રહે એમ પાવડાને બીજે છેડે જડેલો લોઢાનો ડાંડો. (વહાણ.)

**ડાંગચી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાંગ¹' + મરા. 'ચા' છ. વિ. નો અનુગ + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ડાંગની પ્રજા. (સંજ્ઞા.) (૨) ડાંગમાં વસતી એક ભીલી જાત. (સંજ્ઞા.)

**ડાંગણું** ન. દોરાને છેડે પકડી રાખનારું એક સાધન. (૨) તાણાને કાંજી આપતી વેળા ટેકવવા માટે મુકાતી ઘોડી

**ડાંગ-ધર** વિ. [જુઓ 'ડાંગ²' + સં. °धर એકલો નથી આવતો, સમાસમાં માત્ર.] ડાંગધારી, ડાંગવાળું

**ડાંગ(-ગે)ર** (-રય) સ્ત્રી. [સં. कडङ्गर પું. ડાળી-ડાંખળી સાથે સબંધ નથી.] લાલ કે સફેદ ચોખાની એક જાત

**ડાંગરી** સ્ત્રી. સફેદ રંગની ભીંગડાંવાળી માછલી

**ડાંગરું** ન. લાડુ ખાંડવાનો લાકડાનો ઉખળિયો

**ડાંગ-ડાંડા** (ડાંગમ્-ડાંડા) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાંગ²' + 'ડાંડો.'] ડાંગ અને દંડાઓની કરવામાં આવતી મારામારી, ડંડંડંડા

**ડાંગાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાંગ²' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] (લા.) લુચ્ચાઈ

**ડાંગાટવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ડાંગ²,'-ના. ધા.] ડાંગે ડાંગે મારવું

**ડાંગી¹** વિ. [જુઓ 'ડાંગ¹' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ડાંગના પ્રદેશને લગતું, ડાંગનું. (૨) વિ., સ્ત્રી. ડાંગ પ્રદેશની ભીલી બોલી. (સંજ્ઞા.)

**ડાંગી²** સ્ત્રી. નાની હોડી

**ડાંગું¹** ન. મધપૂડો [લુચ્ચું. (૨) બેશરમ, નફ્ફટ

**ડાંગું²** વિ. [જુઓ 'ડાંગ²' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.)

**ડાંગેર** (-રય) જુઓ 'ડાંગર.'

**ડાંગો** પું. છડો

**ડાંગોરું** જુઓ 'ડંગોરું.'

**ડાંટ-ડપટ(-ત)** (ડાંટય-ડપટય,-ત્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાંટવું,'-દ્વિર્ભાવ.] ડાંટવું એ, ધાકધમકી, દાટી

**ડાંટવું** સ.ક્રિ. [રવા.] દમદાટી આપવી, ધમકાવવું. **ડંટાવું** (ડણટાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ડંટાવવું** (ડણટાવવું) પ્રે.,સ. ક્રિ.

**ડાંટી** સ્ત્રી. [જુઓ ડાંટવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] દાટી, દમદાટી, ધમકી

**ડાંઠ, ૦ળ** (ડાંઠય, ડાંઠળ્ય) સ્ત્રી. ડૂંડું કાપી લીધા પછીનો સાંઠો. (૨) સાંઠાનો ગાંઠો. (૩) ખરીફ પાકનાં વઢાઈ ગયા પછીનાં સાંઠા-પાંદડાં

**ડાંઠિયું** ન. [જુઓ 'ડાંઠું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ડાંઠાનો ટુકડો. [-યાં દેવાં (રૂ. પ્ર.) કામમાં ચોરી કરવી, કામ ઢંગધડા વિનાનું થાય એમ કરવું]

**ડાંઠું** ન. છોડવાઓનો કઠણ અને ચાવવામાં આકરો પડે તેવો સૂકો સાંઠો કે ડાળખી. [-ઠાં મારવાં (રૂ. પ્ર.) જુઓ 'ડાંઠિયાં દેવાં.']

**ડાંડ¹** વિ. [સં. दण्डक > दडअ-, डंडअ-] જુઓ 'દાંડ¹.'

**ડાંડ²** (-ડય) સ્ત્રી. [સં. दण्डी > પ્રા. दंडी, डंडी] જુઓ 'દાંડ.²'

**ડાંડકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાંડકું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું ડાંડકું. (૨) કઠોડા માટે ભમરી ભરવાનું સાધન. (૩) જુઓ 'દાંડકી.'

**ડાંડકું** ન. [સં. दण्ड > પ્રા. दंड, डंड + ગુ. 'કું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જરા જાડી નાની ડાંડી. (૨) ઠેબું. (૩) લાકડાનું ટેકણ. (૪) બારીની જાળી વચ્ચે નાખેલું તે તે આડું લાકોટિયું [ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'દાંડાઈ.'

**ડાંડગાઈ, ડાંડગી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાંડગું' + ગુ. 'આઈ'-

**ડાંડગું** વિ. [જુઓ 'ડાંડ' + ગુ. 'ગું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'દાંડ.' [છોડ. (૨) ઘાસ, ખડ

**ડાંડર** ન. કણસલા કે ડૂંડા વિનાનો જુવાર-બાજરીનો સૂકો

**ડાંડલિયું** વિ. [જુઓ 'ડાંડલો' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'દાંડલિયું.' [જુઓ 'દાંડલિયો થોર.'

**ડાંડલિયો થોર** (-થોર) પું. [જુઓ 'ડાંડલિયું' + 'થોર.']

**ડાંડલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાંડલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'દાંડલી.' [ત. પ્ર.] જુઓ 'દાંડલો.'

**ડાંડલો** પું. [સં. दण्ड > પ્રા. दंड, डंड + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે

**ડાંડવી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાંડવું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ડાંડલી, નાંખળી. (૨) નાનું ઠેબું [જુઓ 'દાંડવું.'

**ડાંડવું** ન. [સં. दण्ड < પ્રા. दंड, डंड + ગુ. 'વું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.]

**ડાંડાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાંડ¹' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'દાંડાઈ.'

**ડાંડા-મેંડો** (-મેંડો) પું. [જુઓ 'ડાંડો' + 'મેંડ' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] ખેતરની વચ્ચે હદ બતાવનાર ખૂંટો કે રસ્તો. [-ડાની તકરાર (રૂ. પ્ર.] એકબીજાની હદનો ઝઘડો]

**ડાંડિયા-ટોળી** (-ટોળી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાંડિયું' + 'ટોળી.'] ડાંડ માણસોની ટોળી

**ડાંડિયા-ડક** ન. [જુઓ 'ડાંડિયું' + રવા. 'ડક.'] (લા.) દિલ દીધા વિના કરવામાં આવતું કામ

**ડાંડિયા-રસ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાંડિયો' + સં. रास નું લાઘવ.], **ડાંડિયા-રાસ** પું. [+ સં.] જુઓ 'દાંડિયા-રાસ'-દાંડિયા-રાસ.'

**ડાંડિયું¹** વિ. [સં. दण्ड > પ્રા. दंड, डंड + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ 'ડાંડ.' [જુઓ દાંડિયું.'

**ડાંડિયું²** ન. [સં. दण्ड > પ્રા. दंड, डंड + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.]

**ડાંડિયો** પું. [જુઓ ડાંડિયું.²'] જુઓ 'દાંડિયો.'

**ડાંડી** સ્ત્રી. [સં. दण्डिका > પ્રા. दंडिआ, डंडिआ] જુઓ 'દાંડી.' [-માર.'

**ડાંડી-માર** વિ., પું. [જુઓ 'ડાંડી' + 'મારવું.'] જુઓ 'દાંડી'

**ડાંડું** ન. [સં. दण्डक > પ્રા. दंडअ-, डंडअ-] જુઓ 'દાંડું.'

**ડાંડે-મંડે** (ડાડયે-મંડયે) ક્રિ. વિ. [સં. दण्ड > પ્રા.दंड, डंड, ક્રિ. 'ડાંડવું' + જુઓ 'મંડવું' + બેઉને ભૂ. કૃ. 'યું' પ્ર. + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર.] (લા.) લુચ્ચાઈથી. (૨) ફોસલાવીને, ધૂર્તતાથી

**ડાંડો** પું. [જુઓ 'ડાંડું.'] જુઓ 'દાંડો.'

**ડાંઢક** (-ક્ય) સ્ત્રી. વસ્ત્રનિર્માણ-કલાની એક પદ્ધતિ

**ડાંઠાડો** પું. પરમણના નીચેના છેડા ઉપર બંધાતાં બે દોરડાં-ઓમાંનું તે તે દોરડું. (વહાણ.) [(વહાણ.)

**ડાંઠો** પું. પાણીથી રસબસતી અંદર ખૂંપી જવાય તેવી રેતી.

**ડાંફ** સ્ત્રી., **-ફું** ન. [રવા. + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] **ડાં-ફોળિયું** ન. [જુઓ 'ડાંફું' દ્વારા.] ભરવામાં આવતું તે તે પગલાનું જરા વધુ મોટું અંતર. [**-ફાં મારવાં** (રૂ. પ્ર.) નિરર્થક મહેનત કરવી. (૨) સાહસ કરવું]

**ડાંભરી** વિ , સ્ત્રી. જલદી સુકાય નહિ તેવી (જમીન)

**ડાંભવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ડામવું.'] જુઓ 'ડામવું.'

**ડાંભો** પું. રાજગરો સામો વગેરેના પ્રકારનું એક ધાન્ય અને એનો છોડ (ડાંભાના કૂણા છોડ પાંદડાં દૂર કરી શાક તરીકે વપરાય છે.), ડાભો

**ડાંહલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાંડલી,'- ઉચ્ચારણ-લાઘવ.] જુઓ 'ડાંડલી.' ['ડાંડલો.'

**ડાંહલો** પું. [જુઓ 'ડાંડલો,'-ઉચ્ચારણ-લાઘવ.] જુઓ

**ડાંવકારો** જુઓ 'ડાંઉકારો.'

**ડાંસ** પું. [સં. दंश > પ્રા. दंस, डंस] જંગલનો મોટો મચ્છર. [**ભૂખ્યું ડાંસ** (રૂ. પ્ર.) જેને ખૂબ જ ભૂખ લાગી છે તેવું]

**ડાંસિયા માખ** (-ખ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડાંસ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર. + 'માખ.'] ડાંસની જેમ કરડતી એક માખીની જાત

**ડાંસુ** વિ. ઘણું મોળું, તદ્દન ફિક્કું

**ડાંસું** વિ. કાચા સ્વાદવાળું (રાયણ વગેરે ફળો)

**ડિ(-ડિ)કામાળી** સ્ત્રી. હીંગના પ્રકારનો જામેલો એક ઔષધીય રસ [સરમુખત્યાર

**ડિક્ટેટર** વિ. [અં.] અધિકારપૂર્વક સત્તા ચલાવનાર શાસક

**ડિક્ટેફોન** ન. [અં.] સંદેશા સાંભળવાનું તેમજ ટાઇપ થવાનું એક યંત્ર [લખાવેલું લખાણ, શ્રુતલેખન

**ડિક્ટેશન** ન. [અં.] બોલીને લખાવવાની ક્રિયા. (૨) બોલી

**ડિક્રી** સ્ત્રી. [અં.] હુકમનામું, દીવાની ચુકાદો

**ડિક્રી-દાર** વિ. [અં. + ફા. પ્રત્યય] જેના લાભમાં હુકમ થયો હોય તે (વ્યક્તિ)

**ડિક્શન(-ને)રી** સ્ત્રી. [અં.] શબ્દકોશ

**ડિગ્રી** સ્ત્રી. [અં.] વર્તુલાકૃતિનો ૩૬૦ મો વિભાગ, અંશ. (૨) માત્રા. (૩) પદવી, ઉપાધિ. (૩) ખંડ બીબાંઓનું માપ પૂરું કરવા ઉપર કે નીચે જરૂર પ્રમાણે મુકાતી ચાર ખૂણાવાળી સળી (સીસાની)

**ડિગ્રી-ધર** વિ. [અં. + સં.], **ડિગ્રી-ધારી** વિ. [અં. + સં., પું.] પદવી-ધર. ઉપાધિ-ધારક

**ડિઝાઇન** સ્ત્રી. [અં.] આકૃતિ, ઘાટ. (૨) ભાત, તરેહ

**ડિઝાઇન-કાર** વિ. [ + સં.], **ડિઝાઇનર** વિ. [અં.] આકૃતિ કરનાર, આકૃતિ દોરી આપનાર, આકૃતિકાર, રૂપકાર

**ડિટેઇલ, -લ્સ** સ્ત્રી. [અં.] વિગત

**ડિટેક્ટિવ, ૦ પોલીસ** પું. [અં.] છૂપી પોલીસ, જાસૂસ, ગુપ્તચર સિપાઈ (મુખ્ય કાર્ય ગુના શોધવાનું)

**ડિનર** ન. [અં.] ખાણું, ખાદ્ય, ભોજન. (૨) નાનો ભોજન-સમારંભ

**ડિનર-પાર્ટી** સ્ત્રી. [અં.] ભોજન-સમારંભ

**ડિ-નેચર, -રેશન** ન. [અં.] ગુણ-વિકરણ-ક્રિયા

**ડિપાર્ચર** ન. [અં.] નીકળવાની ક્રિયા (રેલગાડી મોટર આગબોટ વિમાન વગેરે વાહનોની)

**ડિપાર્ટમેન્ટ, ડિપાર્ટમેંટ** (-મેણ્ટ) ન. [અં.] પેટા-કાર્યાલય. (૨) કાર્યાલય, ખાતું

**ડિપાર્ટમેન્ટલ, ડિપાર્ટમેંટલ** (-મેણ્ટલ) વિ. [અં.] ખાતાને લગતું. (૨) ખાતા દ્વારા કરવામાં આવતું. (૩) માલિક પોતાની સીધી દેખરેખ નીચે કરાવતો હોય તેવું (મકાન વગેરેનું બાંધકામ)

**ડિપોઝિટ** સ્ત્રી. [અં.] અંદર સચવાઈ રહેલો કે બાકી રહી બચેલો પદાર્થ. (૨) બૅંક વગેરેમાં મુકાતી અનામત થાપણ. (૩) બહાના તરીકે અપાતી રકમ, સૂથી

**ડિપોઝિટર** વિ. [અં.] બૅંકો વગેરેમાં નાણાં અનામત મૂક-નાર, થાપણ મૂકનાર

**ડિપોટી** વિ. [અં. 'ડેપ્યુટી' > ગ્રા. ઉચ્ચારણ] મદદનીશ અધિકારી, ઉપ-અધિકારી. (૨) શાખા તપાસવા આવનાર ઉપ-નિરીક્ષક

**ડિપ્લોમસી** સ્ત્રી. [અં.] રાજનીતિ, મુત્સદ્દીગીરી. (૨) એક-બીજાં રાજયો વચ્ચેનો આપસ-આપસનો વ્યવહાર-સંબંધ

**ડિપ્લોમા** પું., સ્ત્રી. [અં.] ભણતર સંબંધી યોગ્યતાનું પ્રમાણ-પત્ર ('પદવી'થી ઊતરતા દરજ્જાનું), સનદ

**ડિપ્લોમે(ૅ)ટ** વિ. [અં.] રાજનીતિજ્ઞ, મુત્સદ્દી, કૂટનીતિજ્ઞ. (૨) બે રાષ્ટ્રો વચ્ચેનો સંબંધ જાળવવા એકબીજા રાષ્ટ્રની એકબીજા રાષ્ટ્રમાં મુકાયેલ અધિકારી વ્યક્તિ

**ડિફર્ડ** વિ. [સં.] ખાસ પ્રકારનું જુદું પડતું

**ડિફર્ડ શૅર** પું. [અં.] (શૅરોનું ડિવિડન્ડ ચૂકવાયા પછી રહેતા નફાના હકવાળો) એક જાતનો વિશિષ્ટ શૅર (લિમિ-ટેડ કંપનીઓનો)

**ડિફાવવું, ડિફાવું** જુઓ 'ડીફવું'માં.

**ડિફ્થેરિયા** પું [અં.] (બાળકોને મોટે ભાગે થતો) ગળાનો એક પ્રાણહારક રોગ

**ડિબેન્ચર** (ડિબેઁચર) ત. [અં.] વેપારી ઉદ્યોગ-પ્રવૃત્તિ માટે કંપની તરફથી પ્રજામાંથી નાણાં ઉધરાવવા માટેનો ઋણ-સ્વીકાર-પત્ર, દેવાની વ્યાજુ ચિઠ્ઠી

**ડિમડિમ** ન. [સં. डिण्डिम] જુઓ 'ડિંડિમ.'

**ડિમાન્ડ, ડિમાંડ** (ડિમાણ્ડ) પું. [અં.] માગણી

**ડિમાન્ડ ડ્રાફ્ટ, ડિમાંડ ડ્રાફ્ટ** (ડિમાણ્ડ-) પું. [અં.] બૅન્ક-માં નાણાંની વસૂલાત લેવા રજૂ કરવામાં આવતી તેની તે બૅન્કની અન્ય શાખાની હૂંડી

**ડિમાન્ડ નોટિસ, ડિમાંડ નોટિસ** (ડિમાણ્ડ-) સ્ત્રી. [અં.] માગણાનો ખાસ પત્ર, માગણા અંગેની નોટિસ

**ડિરેક્ટર** વિ. [અં.] શૈક્ષણિક સંશોધક વગેરે સંસ્થાઓ તેમજ વેપાર-ઉદ્યોગને લગતાં કારખાનાંઓનો સંચાલક, નિયામક, અધ્યક્ષ, 'ડાયરેક્ટર'

**ડિરેક્ટરી** સ્ત્રી. [અં.] હુન્નર-ઉદ્યોગ કે ધંધા-ધાપા વગેરેને લગતા આસામીઓનાં નામોનાં સરનામાં તેમજ જરૂરી અન્ય વિગતો આપનારી પુસ્તિકા, પરિચાયિકા

**ડિ(-ડી)લ** જુઓ 'ડીલ.'

**ડિ(ડી)લ-દગડું** જુઓ 'ડીલ-દગડું.'

**ડિ(-ડી)લ-રખું** જુઓ 'ડીલ-રખું.'
**ડિલિવરી** સ્ત્રી. [અં.] વાયદાની મુદત પૂરી થયે આપવાનો થતો હાજર માલ. (૨) ટપાલ અને તારની વહેંચણી. (૩) પ્રસૂતિ, પ્રસવ. (૪) વ્યાખ્યાન આપવાની શક્તિ, વક્તૃત્વ-શક્તિ
**ડિવિઝન** ન. [અં.] વિભાગ, ભાગલો, હિસ્સો, ખંડ. (૨) ખાતાના સ્વરૂપનો વિભાગ. (૩) જિલ્લા-તાલુકા-મહાલ વગેરેનો એકથી વધુનો સમૂહ (વિભાગાત્મક જૂથ)
**ડિવિડન્ડ, ડિવિડંડ** (-ડણ્ડ) ન. [અં.] વેપારમાં થયેલા નફાનો શૅર-ધારકોને મળતો નફો
**ડિવિડન્ડ વૉરન્ટ, ડિવિડંડ વૉરંટ** (-ડણ્ડ-,-વૉરણ્ટ) ન. [અં.] ડિવિડન્ડનો ખ્યાલ આપતી હૂંડી
**ડિશ** સ્ત્રી. [અં.] નાની થાળી, રકાબી
**ડિસમિસ** ક્રિ.વિ. [અં.] નોકરી કે કામકાજમાંથી બરતરફ. (૨) સ્ત્રી. સ્ક્રૂ પીલવાનું ઓજાર (સુતાર વગેરેનું)
**ડિસમિસલ** સ્ત્રી. [અં.] બરતરફી
**ડિસિપ્લિન** ન. [અં.] શિસ્ત, શિષ્ટ આચાર
**ડિસિપ્લિનરી** વિ. [અં.] શિસ્તને લગતું, શિષ્ટ આચારની ખામીને અંગે લેવામાં આવતું
**ડિસેમ્બર, ડિસેંબર** (ડિસેમ્બર) પું. [અં. ખ્રિસ્તી વર્ષનો બારમો મહિનો (એ સંજ્ઞાના મૂળ રૂપનો આરંભ થયો ત્યારે વર્ષ માર્ચથી શરૂ થતું હતું, એ દસમો મહિનો હતો. સર૦ 'સપ્ટેમ્બર' 'ઑક્ટોબર' અને 'નવેમ્બર' અનુક્રમે સાતમો આઠમો અને નવમો મહિનો.]
**ડિસ્કાઉન્ટ, ડિસ્કાઉંટ** (-ઉણ્ટ) ન. [અં.] કિંમત ઉપર અપાતું વળતર, વટાવ, 'કમિશન'
**ડિસ્ચાર્જ** પું [અં.] મુક્તિ, છુટકારો [નારું કારખાનું
**ડિસ્ટિલરી** સ્ત્રી. [અં.] વરાળ-પ્રક્રિયાથી પાણી શુદ્ધ કર-
**ડિસ્ટિલ્ડ વૉટર** ન. [અં.] વરાળનું ઠારીને બનાવેલું પાણી
**ડિસ્ટેમ્પર, ડિસ્ટેંપર** (ડિસ્ટેમ્પર), ૦ **કલર** વિ. [અં.] રંગીન માટીમાંથી રંગવા માટે બનાવેલ રંગ
**ડિસ્ટ્રિક્ટ** પું. [અં.] તાલુકાઓ કે મહાલોનો વહીવટી વિભાગ, જિલ્લો. (૨) તાલુકા મહાલો કે જિલ્લાઓમાંનો કોઈ પણ એક વહીવટી એકમ. [૦માં જવું (રૂ.પ્ર.) તે તે જિલ્લા તાલુકા મહાલ વગેરેમાં તપાસણી માટે જવું]
**ડિસ્ટ્રિક્ટ કૉર્ટ** સ્ત્રી. [અં.] જિલ્લાની દીવાની અદાલત
**ડિસ્ટ્રિક્ટ બોર્ડ** ન. [અં.] જિલ્લા તાલુકાનું વહીવટી મંડળ
**ડિસ્પેન્સરી** સ્ત્રી. [અં.] દવાખાનું
**ડિસ્પેપ્શિયા** પું. [અં.] અજીર્ણ, અપચો, બદહજમી
**ડિસ્પૅચ** ક્રિ.વિ. [અં.] મોકલી આપવાનું, રવાના
**ડિંગ** સ્ત્રી. [રવા.] બનાવટવાળી મોટી ગપ. [૦ ફોકવી, ૦ મારવી, ૦ હાંકવી (રૂ.પ્ર.) તદ્દન બનાવટી વાત કહેવી]
**ડિંગ-મારુ** વિ. વિ. [+ જુઓ 'મારવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ.પ્ર.] ગપોડી, ગપ્પીદાસ
**ડિંગરો** પું. વિયચી બળદને ગળે બાંધેલો લાકડાનો ડેરો
**ડિંગલું** ન. [જુઓ 'ડાંડલું.' [૦ ઉડાવી મૂકવું (રૂ. પ્ર.) ઝટ કાપીને અલગ કાઢી નાખવું]
**ડિંગળ** (ડિઙ્ગળ) ન. [જૂ. રાજ.] ભાટ-ચારણોની માત્રામેળ છંદોના ઉપયોગવાળી કાવ્ય-પદ્ધતિ. (૨) સ્ત્રી. ભાટ-ચારણો-ની વિકસાવેલી પ્રાકૃતાભાસી કૃત્રિમ અપભ્રંશ ભાષા. (સંજ્ઞા.) [૦ ચલાવવું (રૂ.પ્ર.) ગપ ચલાવવી]
**ડિંગળી** વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ડિંગળને લગતું, ડિંગળનું
**ડિંચું** વિ. હઠીલું, જિદ્દી, મમતીલું
**ડિંગો** પું. અંગૂઠો બતાવી પાડવામાં આવતી ના. [૦ બતાવવો (રૂ.પ્ર.) ચાટ પાડવું, ઝંખવાવવું]
**ડિંડિમ** (ડિણ્ડિમ) ન. [સં.] નગારું ઢોલ વગેરે લશ્કરી વાદ્ય
**ડિંડિમ-ઘોષ** (ડિણ્ડિમ-) પું. [સં.] નગારાં ઢોલ વગેરેનો અવાજ. (૨) ઢોલ વગેરે વગાડી કરવામાં આવતી જાહે-રાત, ઢંઢેરો
**ડિંડિમ-નાદ** (ડિણ્ડિમ-) પું. [સં.] જુઓ 'ડિંડિમ-ઘોષ(૧).'
**ડી. ઓ. પત્ર** પું. [અં. + સં., ન.] જુઓ 'ડેમી ઑફિશિયલ લેટર.'
**ડીચ**[૧] વિ., પું. [સં. औदीच्य દ્વારા] ઔદીચ્ય બ્રાહ્મણ (મજાકમાં)
**ડી(-ડી)ચ**[૨], ૦**કું** ન. [રવા. + ગુ. 'કું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ડાળીનો કુમળો ટુકડો [જેવો ભાગ
**ડી(-ડી)ચકો** પું. [જુઓ 'ડીચકું.'] ઊપસી આવેલો ગાંઠ
**ડી(-ડી)ચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડીંચું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] સ્તનનો આગલો ભાગ, ડીટડી. (૨) નાનું ટોચકું. (૩) નાનું ડીંટું
**ડી(-ડી)ચું** ન., **-ચો**[૧] પું. [જુઓ 'ડીચ[૨]' + ગુ 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] મોટું ડીચકું
**ડીચો**[૨] પું. એ નામનું એક પક્ષી, કિલકિલો
**ડી-ઝલ**, ૦ **ઑઇલ** ન. [અં.] યાંત્રિક બળતણમાં કામ લાગતું ખનિજ તેલ
**ડી(-ડી)ટ** જુઓ 'ડીટ.'
**ડી(-ડી)ટડી** જુઓ 'ડીટડી.'
**ડી(-ડી)ટડું** જુઓ 'ડીટડું.'
**ડી(-ડી)ટિયું** જુઓ 'ડીટિયું.'
**ડી(-ડી)ટી** જુઓ 'ડીટી.'
**ડી(-ડી)ટું** જુઓ 'ડીટું.'
**ડીટો** પું એક પ્રકારનો નોળિયો
**ડીન** પું [અં.] ખ્રિસ્તી દેવળનો એક પદાધિકારી. (૨) યુનિવર્સિટી વગેરેની પ્રત્યેક વિદ્યાશાખાનો વડો
**ડીપો** જુઓ 'ડેપો.' [ક્રિ. ડિફાવવું પ્રે., સ ક્રિ.
**ડીફવું** સ ક્રિ. [રવા.] ડીફાથી માર મારવો. ડિફાવું કર્મણિ,
**ડીફું** ન. [રવા.] લાકડીનો નાનો ટુકડો. (૨) દંડૂકાનો ટુકડો. (૩) (લા.) જાડું માણસ
**ડીબું** ન. માર લાગવાથી ચામડી ઉપર ઊપસી આવતું ઢામઠું, ચાંભું, ઢીમણું. (૨) બીબું
**ડીમો** પું. હૈયું ભરાઈ આવવું એ, ડૂંસો, ડૂમો, ડચૂરો. (૨) મોટો લખોટો [દાર ટુકડો
**ડી(-ડી)મચું** ન. લાકડાનું ઠૂણકું, લાકડાનો બેડોળ ભરાવ-
**ડીરિયું** ન. એ નામનું એક ઘાસ
**ડીરિયો** પું એ નામનું એક બીજું ઝાડ
**ડી(-ડિ)લ** ન. [હિં.] શરીર. (આને ફા. 'દિલ' સાથે કશો

સંબંધ નથી.) [૦ ઊતરી જવું (રૂ. પ્ર.) શરીરની જાડાઈ ઓછી થઈ જવી. ૦ધાલવું ૦ભરાવું (રૂ.પ્ર.) પુષ્ટ થવું. (૨) તાવ આવવો. ૦ તૂટવું, ૦ભાંગવું (રૂ.પ્ર.) શરીરે કળતર થવી. ૦ ભારે થવું (રૂ.પ્ર.) શરીરનું વધુ પડતું વજન થવું. ૦ લેવાવું (રૂ.પ્ર.) શરીરમાં ફીકાશ આવવી. ૦લેવું, ડી(-ડિ)લે થવું, ડી(-ડિ)લે ભરાવું (રૂ.પ્ર.) પુષ્ટ થવું. ૦ વાળવું (રૂ.પ્ર.) આરામ લેવો]

**ડી(-ડિ)લ-દગડું** વિ. [જુઓ 'ડીલ' + 'દગડું.'] જાડા શરીર-વાળું. (૨) કાયા-રખું, ડીલ-રખું

**ડીલર** વિ., પું. [અં.] માલ વેચનાર ધંધાદાર, વેપારી

**ડી(-ડિ)લ-રખું** વિ. [જુઓ 'ડી(-ડિ)લ' + 'રાખવું' + ગુ. 'ઉ'' કૃ.પ્ર.] શરીરને કષ્ટ કે શ્રમ ન પડે એ રીતે કામ ઓછું કરનારું, કાયા-રખું [વેલું ઔષધીય પાણી

**ડીલ-વૉટર** ન. [અં.] સૂવા પાણીમાં ઉકાળી ગાળી મેળ-

**ડીસરું** ન. [રવા.] હસીને કરવામાં આવતી મજાક કે મશ્કરી

**ડી.સી. કરન્ટ, ડી. સી. કરંટ** (-કરણ્ટ] પું. [અં.], **ડી. સી. પ્રવાહ** પું. [+ સં.] વીજળીનો સીધો પ્રવાહ

**ડીંચ, ૦કું** જુઓ 'ડીચ.[૨]'

**ડીંચકો** જુઓ 'ડીચકો.'

**ડીંચી** જુઓ 'ડીચી.'

**ડીંચું, -ચો** જુઓ 'ડીચુ,'-ચો.[૧]'

**ડીંટ** જુઓ 'ડીટ'-'દીટ.'

**ડીંટડી** જુઓ 'ડીટડી'-'દીટડી.'

**ડીંટડું** જુઓ 'ડીટડું'-'દીટડું.'

**ડીંટરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડીંટડી' + ઉપાંત્ય ગુ. 'ર' મધ્યગ] નાનું ડીટડું. (૨) ડીંટડી

**ડીંટવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ડીંટ'-ના.ધા.] ડીંટામાંથી ચૂંટી લેવું કે તોડી લેવું. **ડીંટાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ડીંટાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ડીંટાવવું, ડીંટાવું** જુઓ 'ડીંટવું'માં.

**ડીંઠી** જુઓ 'ડીઠી'-'દીઠી.'

**ડીંટિયું** જુઓ 'ડીટિયું-'દીટિયું.'

**ડીંડું** જુઓ 'ડીઠું-'દીઠું'

**ડીંકર** ન. રેંટમાં બાંધવામાં આવતી માટીની પ્રત્યેક ઘડ

**ડીંકલિયું** વિ. [જુઓ 'ડીંકલું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ડાંકલી-વાળું, ડાંકલિયું. [-યો થોર (રૂ. પ્ર.) ડાંકલીવાળો એક જાતનો થોર]

**ડીંડવાણું** ન. [સં. ड्डिण्डम-वादनक-> डिंडिम-वाअणअ-, નગારાં વગાડવાં એ] (લા.) અર્થ વિનાની ઊભી કરવામાં આવતી લપ, અકાંડ તાંડવ. [૦ ચલાવવું (રૂ. પ્ર.) મૂળ-માથા વિનાની ધમાલ મચાવવી]

**ડીં(-દીં)ડવું** ન. વનસ્પતિની કુમળી શાખા. (૨) થોર જેવા ઝાડવાનું બે-ત્રણ પાંખિયાંમાંનું એવું પ્રત્યેક પાંખિયું. (૩) ડોડવો, છોડવું

**ડીંડિયો** પું. મોટી જાડી ડાંડી, દંડૂકો

**ડીંડુ** પું. વાણિયાઓની એક જાત અને એનો પુરુષ (સુરત બાજુ 'ડીંડવાણા' ગામથી આવેલ માટે) (ન. મા.). (સંજ્ઞા.)

**ડીંડું[૧]** ન. જુઓ 'ડીંડવું'-દીંડવું.'

**ડીં(-દીં)ડું[૨]** ન. સર્પની એક જાત

**ડીંબાણુ** ન. ઘનઘોર જણાતું વાદળ, મેઘાડંબર

**ડીંભુ** ન. બકરાંને થતો એ નામનો એક રોગ

**ડીંભો** પું. ડોઓ, ડૂમો, ડચૂરો. (૨) (લા.) ગભરામણ, મૂંઝવણ

**ડીંભોળી** સ્ત્રી. માખીના આકારની ભમરી, કાંડર

**ડુ(-ડૂ)કા-ડૂક** (-કય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડૂકવું,'-દ્વિર્ભાવ.] (લા.) હાથોહાથની લડાઈ, મુક્કામુક્કી

**ડુકાવવું, ડુકાવું** જુઓ 'ડૂકવું'માં.

**ડુક્કમ-ડુક્કા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડૂકવું'-દ્વિર્ભાવ.] જુઓ 'ડુકાડૂક.'

**ડુક્કર** ન. [મરા.] ભૂંડની મોઢાની એક બાજુ બહાર નીકળતા દાતરડાવાળી જાત, શૂકર, સૂવર

**ડુક્કર-કંદ** (-કન્દ) પું. [+ સં.] જુઓ 'ડૂકર-કંદ.'

**ડુક્કર-સભા** સ્ત્રી. [+ સં.] જુઓ 'ડૂકર-સભા.'

**ડુક્કરી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ડુક્કરની માદા

**ડુગ ડુગ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ડુગ ડુગ' એવા અવાજથી

**ડુગડુગિયું** ન. [+ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.], **ડુગડુગી** સ્ત્રી. [+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું ડાકલું કે ડમરુ-ઘાટનું વાદ્ય

**ડુગલી** વિ. દૂબળું, નિર્બળ

**ડુગ્ગી** સ્ત્રી. [રવા.] જુઓ 'ડુગડુગી.'

**ડુઘારી** સ્ત્રી. મોરની માદા, ઢેલ

**ડુચાવવું,[૧-૨] ડુચાવું[૧-૨]** જુઓ 'ડૂચવું[૧-૨]'માં.

**ડુચાવો** પું. [જુઓ 'ડૂચો' દ્વારા.] પેટમાં ચૂંથાવું એ

**ડુપ્લિકે(૦ઇ)ટ** વિ. [અં.] બેવડાતું. (૨) અદલોઅદલ પ્રતિનિધિરૂપ, 'રેપ્લિકા' [કાઢવાનું યંત્ર

**ડુપ્લિકે(૦ઇ)ટર** ન. [સં.] લખાણ વગેરેની બીજી નકલ

**ડુબકિયો** પું. [જુઓ 'ડૂબકી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ડૂબકી મારી પાણીમાંથી વસ્તુ કાઢી લાવનાર માણસ

**ડુફાકો** પું. [જુઓ 'ડૂફ' દ્વારા.] 'ડૂફ' એવો અવાજ

**ડુબડુબા** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ડૂબવું'-દ્વિર્ભાવ.] ડૂબવાની અણી પર, ડૂબું ડૂબું થયું હોય એમ

**ડુબડુબી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડૂબવું',-દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' કૃ. પ્ર.] પાણીમાં ડૂબકી મારનારું એક પક્ષી

**ડુબાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડૂબવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] (લા.) કઢાવવાનું કામ પાર પડે કે ન પડે-એ પહેલાં અપાયેલી લાંચ પછી ન મળે એવી પરિસ્થિતિ

**ડુબાઉ** વિ. [જુઓ 'ડૂબવું' + ગુ. 'આઉ' કૃ. પ્ર.] પાણીમાં ડૂબીને રહ્યું હોય તેવું. (૨) (લા.) કરજમાં ડૂબી ગયેલું, મોટા કરજવાળું

**ડુબાડ(-વ)વું** જુઓ 'ડૂબવું'માં.

**ડુબાડૂબ[૧]** વિ. [જુઓ 'ડૂબવું',-દ્વિર્ભાવ] ડૂબું ડૂબું થઈ રહેલું, ડુબડુબા [વાર ડૂબ્યા કરવું એ

**ડુ(-ડૂ)બાડૂબ[૨]** (-બ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડૂબવું',-દ્વિર્ભાવ.] વાર-

**ડુબામણું** વિ. [જુઓ 'ડૂબવું' + ગુ. 'આમણું'' કૃ. પ્ર.] ડૂબી જવાય તેટલું ઊંડું (પાણી)

**ડુબાવ(-ડા)વું, ડુબાવું** જુઓ ડૂબવું'માં.

**ડુબાસ** વિ., પું. જુઓ 'દુભાસિયો.' (૨) વહાણ દ્વારા ચાલતા વેપારનો મારફતિયો

**ડુબાસી** ન. કોયલના આકારનું એક શિકારી પક્ષી

**ડુબેરજી** ન. ઉપલક નામું

**ડુમક-લાસ** ન. ભારે વજન ઊંચકવાનો ઊંટડો (યંત્ર)
**ડુમ-કાગડો** પું. કાગડાના પ્રકારનું એક પક્ષી
**ડુમ ડુમ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ડુમ ડુમ' એવો અવાજ થાય એમ (નગારા વગેરેનો) [નાની ઢોલક. (૨) ઢક
**ડુમડુમી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડુમ ડુમ' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય]
**ડુ(-ડુ)માવવું, ડુ(-ડુ)માવું** જુઓ 'ડૂમવું'માં.
**ડુમાસ** જુઓ 'ડુમાસ.'
**ડુમેટ** ન., **-ટી** સ્ત્રી. એક જાતનું સફેદ કાપડ
**ડુરંટા** (ડુરણ્ટા) સ્ત્રી. એક જાતનું એ નામનું ફૂલ-ઝાડ
**ડુરંટો** (ડુરણ્ટો) પું વાડમાં થતો સફેદ પાનવાળો એક છોડ
**ડુલવાણ** વિ. જુઓ 'ડૂલ.¹'
**ડુલામણ** ન. [જુઓ 'ડૂલવું' + ગુ. 'આમણ' કૃ.પ્ર.] (લા.) કરજમાં ડૂબી જવું એ, ભારે દેવાદાર થવું એ
**ડુલાવવું, ડુલાવું** જુઓ 'ડૂલવું'માં.
**ડુવાલ** પું. ચાખડી કે ચંપલમાં ઉપરના ભાગે રહેતો કંતાનનો કે ચામડાનો પટ્ટો
**ડુવાળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. ગિગોડાની જાતનું નાનું જંતુ, ઈતડી
**ડુવાળા** સ્ત્રી. આંખે ટૂવા જેવું દેખાયા કરવાની પરિસ્થિતિ
**ડુંગર** પું. [દે.પ્રા. ડુંગર., ગુ. માં અનુનાસિક ઉચ્ચારણ] પર્વતથી નાનો કાંઈક વધુ લંબાઈ ધરાવતો કુદરતી પહાડ. (૨) (લા.) ખૂબ મોટો ઢગલો. [૦ ટાઢો પાડવો, ૦ નવડા-(-રા)વવો, (-નાવડા(-રા)વવો), ૦ માનવો (રૂ.પ્ર.) ડુંગર ઉપરનું વન સળગાવી મૂકવું. ૦ થવું (રૂ. પ્ર.) ખૂબ વધી પડવું] [રાયેલી ઘાટી
**ડુંગર-ઘાટ** પું. [+ જુઓ 'ઘાટ.'] ડુંગરાઓની લાંબી પથ-
**ડુંગરડો** પું. [+ ગુ. 'ડું' ત.પ્ર.] નાનો ડુંગર. (પદ્યમાં.)
**ડુંગર-પ(-પુ)રું** વિ. [ગુજરાતની પૂર્વ સીમાએ આવેલા 'વાગડ' પ્રદેશનું એક નગર 'ડુંગરપુર' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] ડુંગરપુરનું વતની. (૨) વડનગરા નાગરોના ડુંગરપુરમાંથી ઊતરી આવેલા એક ફિરકાનું. (સંજ્ઞા.)
**ડુંગરપુરી** વિ. [સૌરાષ્ટ્રમાં જૂનાગઢ પાસેનું એક ગામ + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર. ] ડુંગરપુરનું (ખાસ કરી પથ્થર)
**ડુંગર-ફલ(-ળ)** ન. [+ સં.] દેવદાલી નામના વૃક્ષનું ફળ (ઘોડાઓ માટેનું ઔષધ)
**ડુંગર-માળ,-ળા** સ્ત્રી. [+ સં. माला] આડા-અવળા આગળ-પાછળના અનેક ડુંગરાઓની હાર
**ડુંગર-વ(-વા)ટ¹** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'વાટ.¹'] ડુંગરાઓમાં થઈ પસાર થતો માર્ગ, ઘાટી
**ડુંગર-વટ²** વિ. [જુઓ 'ડુંગર-વટ.¹'] ડુંગરાળ, પહાળી
**ડુંગરાઉ** વિ. [+ ગુ. 'આઉ' ત. પ્ર.] ડુંગરને લગતું, ડુંગરમાં થતું, પહાડી [થતી મોથની એક જાત
**ડુંગરા-મોથ** (-થ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડુંગરો' + 'મોથ.'] ડુંગરમાં
**ડુંગરાળ, -ળું** વિ. [જુઓ 'ડુંગર' + ગુ. 'આળ'-'આળું' ત. પ્ર.], **ડુંગરિયાળ** વિ. [+ જુઓ 'ઇયું' + 'આળ' ત. પ્ર.], **ડુંગરિયું** વિ. [જુઓ 'ડુંગર' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.],
**ડુંગરી¹** વિ. [ જુઓ 'ડુંગર' + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ડુંગરાઉ.' [બેઠા ઘાટનો કુદરતી ડુંગર
**ડુંગરી²** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડુંગરો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો

**ડુંગરું** ન. કપાસ વીણવા જનારા મજૂરને નાણાંને બદલે કપાસ આપવામાં આવે છે એ
**ડુંગરો** પું. [જુઓ 'ડુંગર'+ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] નાનો ડુંગર, કુદરતી ટેકરો. (૨) એ નામનો એક છોડ. (૩) એ નામનું એક ઘાસ
**ડું(-ડૂં)ગલું** ન. નાનો હુક્કો
**ડું(-ડૂં)ગળી** સ્ત્રી. તીવ્ર ગંધવાળા એક વનસ્પતિ-છોડનો એ નામનો કંદ (શાક તરીકે વપરાતો). [૦નું ફોતરું (રૂ. પ્ર.) લુહાણાને તિરસ્કારમાં અપાતું નામ]
**ડું(-ડૂં)ગળી-ચોર** પું. [+સં.] ડુંગળીની ચોરી કરનાર માણસ. (૨) (લા.) તુચ્છ વસ્તુ
**ડું(-ડૂં)ગળી-તોળ** વિ., પું. [+ જુઓ 'તોળવું.'] ડુંગળીનો તોળ કરનાર દલાલ. (૨) (લા.) લુહાણાને માટે તિરસ્કારમાં વપરાતો ઉદ્ગાર [પાણકંદો
**ડું(-ડૂં)ગળો** પું. ડુંગળીના જેવાં પાંદડાંનું એક ઘાસ,
**ડું(-ડૂં)ગો(-ઘો)¹** પું. [દે. પ્રા. डुंघअ, નાળિયેરની વાટકી ઘાટની કાચલી] કાચલી કે માટીનો હુક્કો. (૨) ટૂંકા હાથનો નાનો કડછો. (૩) ધોળવાનો કૂચડો. (૪) (લા.) ઊપસેલા હાડકાવાળો કઠણ ભાગ. [૦ કરવો, ૦ મારવો (રૂ. પ્ર.) કૂચડાથી ધોળવું કે રંગ કરવો]
**ડું(-ડૂં, -ડું,)ગો(-ઘો)²** પું. [રવા.] માથાભારે ચોર
**ડું(-ડૂં)ગો³** પું. નાની હોડી
**ડું(-ડૂં)ઘલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડું(-ડૂં)ઘલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ડૂઘો, હોકલી [જુઓ 'ડુંગો.¹'
**ડું(-ડૂં)ઘલો** પુ. [જુઓ 'ડૂંઘો¹' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]
**ડું(-ડૂં)ઘારિયું** ન. વઘારેલું શાક [હુક્કો, હોકલી
**ડું(-ડૂં)ઘી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડુંઘો¹' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય ] નાનો
**ડું(-ડૂં)ઘું** વિ. દાંગું, લુચ્ચું (૨) છકેલું
**ડૂકરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડૂકરો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ડુક્કરની માદા, ડુક્કરી ['ડુક્કર' (નર).
**ડૂકરો** પું. [જુઓ 'ડુક્કર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ
**ડૂકવવું** જુઓ 'ડૂકવુ'માં.
**ડૂકવું** અ. ક્રિ. (ખાસ કરી પાણીના ભરાવાનું) ઓછું થતું જવું, ખૂટવું. (૨) અટકી જવું, થંભી જવું. ડુકાવું ભાવે., ક્રિ. ડૂકવવું, ડુકાવવું પ્રે., સ.ક્રિ. [ભુલભુલામણી
**ડૂકાં** ન, બ.વ. [જુઓ 'ડૂકવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] (લા.)
**ડૂકો** પું. [જુઓ 'ડૂકવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] ડૂકવું એ, ખૂટી પડવું. (૨) (લા.) ચાલુ પ્રવૃત્તિમાં પડતો ગાળો
**ડૂખો** પું. એ નામની વીંછીના દંશ ઉપર વપરાતી એક વનસ્પતિ
**ડૂગલી** વિ. શરીરે પાતળું, રગડીરિયું
**ડૂધા** સ્ત્રી. ડાકણ
**ડૂ(-ડૂં) ઘો** જુઓ 'ડુંગો.¹'
**ડૂચ** વિ. [જુઓ 'ડૂચવું.'] (લા.) અકરાંતિયું. (૨) કણબીને માટે તિરસ્કારનો ઉદ્ગાર
**ડૂચડો** પું. [જુઓ 'ડૂચો' + ગુ 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ડૂચો.' (૨) કૂચડો. (૩) (લા.) મોટો કોળિયો
**ડૂચવું¹** સ.ક્રિ. [રવા.] (પાણીના ઠામને હોઠ લગાડી) પીવું.

(૨) (લા.) ઠાંસીને ખાવું. ડુચાવું¹ કર્મણિ., ક્રિ. ડુચાવવું,¹ ડોચવું¹ પ્રે., સ ક્રિ.

ડૂચવું² સ.ક્રિ. [જુઓ 'ડૂચો,'–ના.ધા.] ડૂચો મારવો. ડુચાવું² કર્મણિ., ક્રિ. ડુચાવવું² પ્રે., સ.ક્રિ.

ડૂચું વિ. [જુઓ 'ડૂચવું' + ગુ. 'ઉં'' કૃ.પ્ર.] (લા.) શિક્ષણ લીધા વિનાનું, અસંસ્કારી, ઓઘું, ઓથડ

ડૂચો પું. [દે.પ્રા. ડુચ્ચમ-] કપડાનો કે કાગળનો ચૂંથાયેલો ટુકડો. (૨) એવો કપડાનો દાટો. (૩) ચાવતાં ન ચવાય તેવો અનાજનો લોચો. [-ચા ઊડવા, -ચા ઊડી જવા (રૂ.પ્ર.) ટુકડે ટુકડા થઈ જવા, નાશ પામવું. -ચા કાઢવા, -ચા કાઢી ના(-નાં)ખવા (રૂ. પ્ર.) સખત કામ કરાવી થકવી દેવું. -ચા વળવા (રૂ.પ્ર.) ગળે અનાજ ચોંટવું. ૦ દેવો (રૂ.પ્ર.) ગૂંગળાવવું.૦ બાઝવો (રૂ.પ્ર.) ગળે અનાજ ચોંટવું. ૦ મારવો (રૂ.પ્ર.) બંધ કરવું]

ડૂચો-પૂચો પું. [જુઓ 'ડૂચો,'–દ્વિર્ભાવ.] ડૂચો

ડૂટકો પું. ટુકડો, કટકો　　[બંધબેસતું ન હોય તેવું

ડૂઠ્ય વિ. દબાયેલું ન હોય તેવું, ઊપડી આવેલું. (૨)

ડૂતી સ્ત્રી. આરસામાં બાંધેલી લાકડાની કટકી. (વહાણ)

ડૂડૂ ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ડૂડૂ' એવા અવાજથી　　[એક છોડ

ડૂબ (-બ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'ડૂબવું.'] નદીના વહેણમાં ઊગતો

ડૂબક વિ. [જુઓ 'ડૂબવું' + ગુ. 'ક' કૃ.પ્ર.] ડૂબકી મારી રહેલું, ડુબાઉ ચાહ્યું જતું

ડૂબકી સ્ત્રી., -કું ન. [જુઓ 'ડૂબકું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] પાણીમાં ડૂબવાની ક્રિયા. [-કી ખાવી, -કી મારવી (રૂ.પ્ર.) ડૂબવાની ક્રિયા કરવી. -કી-ડોળ (-ડોળ્ય) (રૂ. પ્ર.) ઉપલક નજર. (૨) એ નામની એક રમત. -કી મારી જવી,-વું (રૂ.પ્ર.) છટકી જવું]

ડૂબકી-દા પું. [+ જુઓ 'દા.'] પાણીમાં ડૂબકી મારી સંતાઈ જવાની એક રમત (જેને શોધી કાઢે તે જીત્યો ગણાય.)　　[કરવામાં આવતું નાહવાનું

ડૂબકી-સ્નાન ન. [+ સં.] પાણીમાં આખું શરીર ડુબાડીને

ડૂબકું ન. [જુઓ 'ડૂબવું' + ગુ. 'કું' ત.પ્ર.] જુઓ 'ડૂબકી.'

ડૂબત વિ. [જુઓ 'ડૂબવું' + ગુ. 'તું' વર્ત. કૃ.–અવિકારી રૂપ] (લા.) વસૂલ ન થાય તેવું (લેણું), ખોટું થાય તેવું (લેણું), 'સિંકિંગ'

ડૂબત-ફંડ (-ફણ્ડ) પું. [+ જુઓ 'ફંડ.'] ડૂબતા લેણાની ખાતે ચાલુ રાખવામાં આવતી રકમ, ડૂબત-બાકી રકમ

ડૂબત-બાકી સ્ત્રી. [+ જુઓ 'બાકી.'] ડૂબતા લેણાની રકમ

ડૂબવું અ.ક્રિ. [જુઓ 'બૂડવું,' એની પૂર્વની બે શ્રુતિઓનો વ્યત્યય.] બૂડવું, ગરક થવું. (૨) વિલીન થવું, દેખાતું બંધ થવું. (૩) દેવાળું કાઢવું. (૪) (લેણું) વસૂલ ન થવું. [ડૂબી-ઉધાર (રૂ.પ્ર.) વસૂલ ન આવે તેવું લેણું. ડૂબી જવું (રૂ.પ્ર.) ડૂબીને મરણ પામવું. (૨) મગ્ન થવું. ડૂબી મરવું (રૂ.પ્ર.) શરમથી તદ્દન ઝાંખું પડવું. ડૂબેલું નાણું (રૂ.પ્ર.) જુઓ ઉપર 'ડૂબી-ઉધાર.']　　[નીચી જમીન

ડૂબા સ્ત્રી. [જુઓ 'ડૂબવું' + ગુ. 'આ' કૃ.પ્ર.] પાણીવાળી

ડૂબાડૂબ (-બ્ય) જુઓ 'ડુબાડૂબ.'

ડૂબિયું વિ. [જુઓ 'ડૂબવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] ડૂબકી મારનારું, ડુબાઉ ચાહ્યું જતું, ડૂબક

ડૂમકો પું. [રવા.] હોળીના તહેવારોમાં રાતે ગેરૈયાઓનો એકબીજા લત્તામાં ઓચિંતો હલ્લો લઈ જઈ કરવામાં આવતો પડકાર, 'ડૂમકો' એવો ઉદ્ગાર

ડૂમચી સ્ત્રી. [ફા. દુમ્‌ચેહ્] ઘોડાનું પલાણ કે હાથીની અંબાડી ખસી ન જાય એ માટે એની ઘોડાં કે હાથીના પૂછડાના મૂળમાં ભરાવાતી દોરી

ડૂમરો પું. એ નામનો એક છોડ

ડૂમાળ ન. ન. [અર. ડુંબલ્] એક પ્રકારનું ગૂમડું

ડૂમી વિ મીંઢું. (૨) કપટી

ડૂ(-ડૂ)મો પું. લાગણીના આવેગથી છાતીના પોલાણમાં ભરાતો શ્વાસનો ડચૂરો. [૦ ભરાવો (રૂ.પ્ર.) મૂંઝાવું પણ રડી ન શકવું]　　[સાંઠાનો ભૂકો

ડૂર ન. ઘઉં કે ડાંગર કમોદ વગેરેનું પરાળ. (૨) બાજરાના

ડૂરી સ્ત્રી. નાની જાતનું ચંડોળ પક્ષી

ડૂલ¹ ક્રિ.વિ. ખોવાઈ ગયેલું, નાશ પામેલું. (૨) ગરકાવ, મગ્ન, તલ્લીન, ડૂબેલું (૩) (લા.) પાયમાલ થઈ ગયેલું. [૦ કરવું (રૂ.પ્ર.) ખવાવી–પચાવી પાડવું. ૦ થવું (રૂ. પ્ર.) ઓવારી જવું. (૨) ખોવું. (૩) નકામું જવું]

ડૂલ² ન. સ્ત્રીઓના કાનનું એક ઘરેણું. (૨) એ નામનું ખેતરમાં થતું એક નકામું ઘાસ

ડૂલકી સ્ત્રી. કૂતરાની એક ચાલ

ડૂલરું ન. ઓરણી અથવા દંતાળના દાંતામાં કાંકરી આવી જતાં દાણા ન પડવાથી ખાલી પડી જતો ચાસ. (૨) વાવણી કર્યા વિનાનો પડતર ક્યારો કે જમીનનો ભાગ

ડૂલવું અ.ક્રિ. [જુઓ 'ડૂલ,¹'–ના. ધા.] ડૂલ થઈ જવું. (૨) (લા.) દેવાળું કાઢવું. ડુલાવું ભાવે., ક્રિ. ડુલાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

ડૂવો પું. જુઓ 'ડૂબો.' (૨) નાળિયેર ફોડતાં અંદરથી નીકળતું ડઓળાયેલું ગંદું ગંધાતું રગડા જેવું પાણી. (૩) નીચે ઠરેલો કચરો. (૪) જાડું પ્રવાહી, રગડો

ડૂશ,-સ (-શ્ય,-સ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'ડૂશ.'

ડૂંસકું ન. [રવા.] રડતી વેળા રહી રહીને ખેંચાતો ટૂંકો શ્વાસ. [-કાં ખાવાં, -કાં ભરવાં (રૂ.પ્ર.) રડતાં ગળચિયાં લેવાં]

ડૂંક (-કય) સ્ત્રી. ઝાડનો કુમળો ભાગ. (૨) કૂંપળ, ડૂંખ. (૩) એક જાતની નાની ઈયળ

ડૂંકો પું. છોડની પાકેલી ડાળ

ડૂંખ (-ખ્ય) સ્ત્રી. ડૂંક, કૂંપળ. (૨) ડાંખળી. (૩) રોપવાની કલમ　　[બાધવું

ડૂંખરાવવું સ.ક્રિ. ધમકાવવું, ટપકો આપવો, વઢવું, લઢવું,

ડૂંગ (-ગ્ય) સ્ત્રી. પૂછડી

ડૂંગતી સ્ત્રી. નાની લાકડી

ડૂંગળાવવું જુઓ 'ડૂંગળાવું'માં.

ડૂંગળાવું અ.ક્રિ. છોડ કે વનસ્પતિનું વધતાં થંભી જવું. ડૂંગળાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.

ડૂંગળી જુઓ 'ડુંગળી.'

ડૂંગળી–ચોર જુઓ 'ડુંગળી-ચોર.'

ડૂંગળી–તોળ 'ડુંગળી–તોળ.'

**ડૂંગળો** જુઓ 'ડુંગળો.'
**ડૂંગો(-ઘો)**$^{૧}$ જુઓ 'ડુંગો.$^{૧}$'
**ડૂં(-ઢૂં)ગો(-ઘો)**$^{૨}$ જુઓ 'ડુંગો.$^{૨}$'
**ડૂંગો(-ઘો)**$^{૩}$ જુઓ 'ડુંગો.$^{૩}$'
**ડૂંઘલી** જુઓ 'ડુંઘલી.'
**ડૂંઘલો** જુઓ 'ડુંઘલો.'
**ડૂંઘારિયું** જુઓ 'ડુંઘારિયું.'
**ડૂંઘી** જુઓ 'ડુંઘી.'
**ડૂંઘું** જુઓ 'ડુંઘું.'
**ડૂંઘો**$^{૧-૨-૩}$ જુઓ 'ડુંઘો.$^{૧-૨-૩}$'
**ડૂં(-ઢૂં)ટાળું** વિ. [જુઓ 'ડૂં(-ઢૂં)ટો' + ગુ. 'આળું ત. પ્ર.] ડૂંટાવાળું, ડૂંટીનો ટણો મોટો થઈ બહાર ઊપસી આવ્યો હોય તેવું
**ડૂં(-ઢૂં)ટી** સ્ત્રી. [સર૦ સં. तुण्डिका > પ્રા. तुंडिआ; જુઓ 'ડૂં(-ઢૂં)ટો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] શરીરની નાભિ (પેટમાં મધ્યમાં ચાવીરૂપ ગણાતો ખાડાવાળો ભાગ). [**૦ની દાઝ** (-ઝ્ય) (રૂ.પ્ર.) ભારે ઊંડું વેર. **૦નું હસવું** (રૂ.પ્ર.) અંતરનો આનંદ **૦નો ઉમળકો** (રૂ.પ્ર.) હૃદયનો ઉત્સાહ—ઉમંગ. **૦નો વાળ** (રૂ.પ્ર.) જેની કોઈ વલે નથી તેવું]
**ડૂં(-ઢૂં)ટો** પું. ડૂંટીનો ઊપસી આવેલો ટણો (મનુષ્ય-પ્રાણી-પશુઓમાંનો). (૨) કમાન વગેરેના પથ્થરોમાંનો ચાવીરૂપ પથ્થર, 'બોસ' (ગ.વિ.)
**ડૂંડરો** પું મરચીના છોડનો એ નામનો એક રોગ
**ડૂંડિયારું** ન. એ નામનું એક ઘાસ
**ડૂં(-ઢૂં)ડિયો** પું. ઢોલ
**ડૂં(-ઢૂં)ડી**$^{૧}$ સ્ત્રી. [જુઓ 'ડૂંડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] તાજું નાનું પાતળું ડૂંડું (૨) ઘડો વગેરેનું કાચલું
**ડૂં(-ઢૂં)ડી**$^{૨}$ સ્ત્રી. વગાડી જાહેરાત કરવા માટેની થાળી. (૨) ઢંઢેરો, જાહેરાત, દાંડી પિટાવી કરવામાં આવતી જાણ
**ડૂં(-ઢૂં)ડું** ન. [સર૦ સ. तुण्डक-હથિયારની અણી > પ્રા. तुंडअ-] જુવાર બાજરી વગેરેના સાંઠાને મથાળે બાઝતો દાણાનો ડોડો
**ડૂંડો**$^{૧}$ પું. છાપવા માટેનો ફરમો, બીબું
**ડૂંડો**$^{૨}$ પું. શેરવા જેવો ખાવાનો એક પદાર્થ
**ડૂંબડું** વિ. વધુ પડતું ડાહ્યું, દોઢડાહ્યું (એકલો ન વપરાતાં 'ડાહ્યું-ડૂંબડું')
**ડૂંભારિયું, ડૂંભા(૦ર)ણું** ન. [જુઓ 'ડાંભવું'ના વિકાસમાં.] ડામ આપવાનું લોખંડનું સાધન, ડંભાણું
**ડૂંસું** ન. બાજરી જુવાર વગેરેનાં ડૂંડાંમાંથી કણ નીકળી ગયા પછી રહેતું ફોતરું. (૨) (લા.) વિ. અક્કલ વગરનું
**ડેઇટ** સ્ત્રી. [સં.] અંગ્રેજી તારીખ (તે તે દિવસ)
**ડેઇરી** જુઓ 'ડેરી.'
**ડેઇરી-ફાર્મ** જુઓ 'ડેરી-ફાર્મ.'
**ડેક** ન. [અં.] વહાણ આગબોટ વગેરેનો ઉપરનો ખુલ્લો [સપાટ ભાગ, તૂતક
**ડેકા-** વિ. [અં.] દશાંશ પદ્ધતિનાં તોલમાપ-વજન વગેરેમાંનો મૂળ માપના દસ-ગણા માપનો એકમ—'ડેકાગ્રામ' = દસ ગ્રામ, એ પ્રમાણે 'ડેકા-લીટર' 'ડેકા-મીટર' વગેરે
**ડેકું** ન. સમુદ્ર સરોવર તળાવ કે નદી નાળાં ભરાઈ જતાં ઉપરથી થોડું છલકાઈ જતું પાણી
**ડેકો** પું. [જુઓ 'ડેકું.'] ઉછાળો, લોઢ, ભરતી, વેળ. (૨) ઘણો કાદવ હોય તેવી જગ્યા
**ડેકોઇટી** સ્ત્રી. [અં.] ધાડ, ધસી આવી લૂંટ કરવા માટેનું આક્રમણ, ડકારી
**ડેકોરેશન** ન. [અં.] શોભા કરવી એ, શણગારવું એ, [સુંદર સજાવટ
**ડેક્લેરેશન** ન. [અં.] જાહેરાત, જાહેરનામું
**ડેગડેગાં** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ડગવું' દ્વારા.] ડગુમગુ
**ડેગ(-ઘ)**$^{૧}$ (-ગ્ય,-ઘ્ય) સ્ત્રી. પગલું. (૨) પગથિયું
**ડેગ(-ઘ)**$^{૨}$ (-ગ્ય,-ઘ્ય) સ્ત્રી. કાદવ, કીચડ
**ડેટ** ન. [અં.] સાબુની ખાસ પ્રકારની ભૂકી
**ડેડકું** જુઓ 'દેડકું.'
**ડેડ-માર્ચ** સ્ત્રી. [અં.] પગલાંનો જરા પણ અવાજ ન થાય એ [પ્રકારની તદ્દન ધીમી કૂચ
**ડેડર**$^{૧}$ પું. હાથનો ઉપરનો અડધો ભાગ
**ડેડર**$^{૨}$ પું [સં. दर्दुर > પ્રા. दद्दुर] દેડકો
**ડેડરી**$^{૧}$ સ્ત્રી. [જુઓ 'ડેડર$^{૧}$' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ભુજામાં રહેલી માંસની ગોટલી (૨) ભુજા, બાહુ
**ડેડરી**$^{૨}$ સ્ત્રી. [જુઓ 'ડેડર$^{૨}$' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] દેડકી
**ડેડ-લેટર** પું અં.] ન-ધણિયાતો ટપાલનો કાગળ
**ડેડ લેટર-ઑફિસ** સ્ત્રી. [અં] જ્યાં અધૂરાં સરનામાંવાળા કે સરનામાં વિનાના ટપાલના કાગળ તપાસ માટે જાય તેવી ટપાલ-ઑફિસ
**ડેડ-સ્ટૉક** પું. [અં.] કાર્યાલય કારખાનાં વગેરેમાં ખરીદાઈને આવેલી ચાલુ વપરાશની ચીજો અને એની યાદી
**ડેડાટ** પું. [રવા.] ખોટી ફિશિયારી, બગફા
**ડેડાળી** વિ., સ્ત્રી. ગર્ભવતી સ્ત્રી, ગર્ભિણી, ભારેવગી
**ડેડી**$^{૧}$ સ્ત્રી. છોકરી
**ડેડી**$^{૨}$ પું. [અં.] બાપ, પપ્પા
**ડેડૂરું** ન. ગિલોડું, ટીંડોરું, ઘોલું
**ડેડું** ન ઝેર વિનાનો સાપ, ધૂળિયું
**ડેડો** પું. [દે. પ્રા. दड्ड, જૂ. ગુ. 'દેદો.' વીરતાથી નાશ પામતાં, મોળાકતમાં બાળકીઓ જેને ઉદ્દેશી કૂટવાની તાલીમ લે છે તે કોઈ પ્રાચીન વીર પુરુષનું પ્રતીક. [**૦ફૂકવો** (રૂ.પ્ર.) લીધેલી વાત ન છોડવી. **૦ કૂટવો** (રૂ. પ્ર.) મોળાકતમાં બાળાઓએ 'ડેડા'ને યાદ કરી છાતી કૂટવી]
**ડેણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [સં. डाकिनी > પ્રા. डाइणी] ડાકણ
**ડેનિશ** વિ. [અં.] યુરોપના ડેન્માર્કના પ્રદેશને લગતું, ડેન્માર્કનું. (૨) સ્ત્રી. ડેન્માર્કની ભાષા. (સંજ્ઞા.)
**ડેનો** પું ત્રિપથી બળદની ડોકે બાંધવામાં આવતો ડેરો
**ડેન્ગ્યુ** (ડેઙ્ગ્યુ) [અં] શરીર રહી જવાનો તાવનો એક રોગ
**ડેન્જર-સિગ્નલ** (ડેઞ્જર-) પું. [અં.] ભયદર્શક ચેતવણી બતાવતું નિશાન
**ડેન્ટલ** (ડેણ્ટલ) વિ. [અં.] દાંતને લગતું
**ડેન્ટિન** (ડેણ્ટિન) ન. [અં] જેમાંથી દાંત બને છે તે પદાર્થ
**ડેન્ટિસ્ટ** (ડેણ્ટિસ્ટ) વિ.,પું. [અં.] દંતવિદ્યા-નિષ્ણાત ડૉક્ટર, દાંતનો દાક્તર, દંત-વૈદ્ય
**ડેન્ટિસ્ટ્રી** સ્ત્રી. [અં.] દાંતના રોગોની વિદ્યા, દંત વિદ્યા
**ડેન્સિટી** સ્ત્રી. [અં] (પદાર્થની) ઘનતા. (૨) વસ્તીની ગીચતા

**ડે(-ડી)પો** પું. [અં.] વખાર, ભંડાર. (૨) ઘણી મોટરો વગેરે સચવાતાં હોય તેવી જગ્યા

**ડેપ્યુટ કરવું** [અં. + જુઓ 'કરવું.'] નોકરી ઉછીની આપવી

**ડેપ્યુટી** વિ. [અં.] મુખ્ય અમલદારથી તરતના ઊતરતા દરજ્જાનો અમલદાર, ઉપ-અધિકારી

**ડેપ્યુટેશન** ન. [અં.] નિવેદન કરવા જનારું પ્રતિનિધિ-મંડળ. (૨) મૂળ નોકરી ઉપરથી બીજે સ્થળે કામગીરી ઉપર મોકલાવું એ

**ડેફરાવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ડેફરું',-ના.ધા.] ડેફરું ચડવું, ફેફરાવું

**ડેફરું** ન. [રવા.] સોજા ચડી આવવાની સ્થિતિ, ફેફરાવું એ. (૨) ઊપસી આવેલું પેટ, ડેબરું

**ડેફાળ** (-ળ્ય) સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ડેફું** ન. કાદવ, કીચડ, ગારો

**ડેફેમેશન** ન. [અં.] ગેર-આબરૂ કરવાની ક્રિયા, બદનક્ષી

**ડેબ** પું. ગૂમડું સારું થઈ ગયા પછી રૂઝના ભાગમાં રહી ગયેલો ઊપસેલો ભાગ. (૨) પેટ, ઉદર

**ડેબડો** સ્ત્રી. એ નામની માછલીની એક જાત

**ડેબરાવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ડેબરું,'–ના.ધા.] (લા.) છેતરાવું

**ડેબરું** ન. [સર૦ 'ડેબ.'] ઊપસી આવેલું પેટ, ડેફરું. (૨) વિ. મોટા પેટવાળું

**ડેબાળ** વિ. [જુઓ 'ડેબ' + ગુ. 'આળ' ત.પ્ર.] મોટા ઊપસી આવેલા પેટવાળું, ફૂંદાળું

**ડેબિટ** ન. [અં.] ઉધાર બાજુ, ખાતે પાસું. (૨) લેણી થતી [રકમ

**ડેબું** ન. [જુઓ 'ડેબ' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] પેટનો ઊપસેલો ભાગ, ફૂંદ, કાત. (૨) કોઈ પણ ઊપસેલો ભાગ. (૩) ઠબું. [० કાઢવું (રૂ.પ્ર.) ગર્ભ રહેવો]

**ડેમ** પું. [અં.] બંધ, પુસ્તો, આડી વાળેલી પાળ, સેતુ

**ડેમચું** ન. ડીમચું. (૨) જાડી ટૂંકી લાકડી. (૩) શેરડીનો સાંઠો

**ડેમરે(૦ઈ)જ** ન. [અં.] રેલવે વગેરેમાં આવતો માલ સમય-સર ન છોડાવવાથી ભરવો પડતો દંડ, ડામરેજ

**ડેમન્સ્ટ્રેટર** જુઓ 'ડેમોન્સ્ટ્રેટર.'

**ડેમન્સ્ટ્રેશન** જુઓ 'ડેમોન્સ્ટ્રેશન.'

**ડેમી** વિ. [અં.] છાપવાના કાગળનું ૧૭ાા" × ૨૨ાા"નું ચાલુ માપ બતાવતું. (૨) અર્ધસત્તાવાર, નોંધ ઉપર નહિ ચડા-વેલું (લખાણ)

**ડેમી ઑફિશિયલ** વિ. [અં.] જુઓ 'ડેમી(૨).'

**ડેમી-ઑફિશિયલ પત્ર** પું. [અં.+સં, ન.] અર્ધસરકારી પત્ર

**ડેમે(૦ઈ)જ** ન. [અં.] નુકસાન, હાનિ

**ડેમોક્રસી** સ્ત્રી. [અં.] લોકશાહી, પ્રજાતંત્ર, પ્રજાકીય સ્વરાજ્ય

**ડેમોક્રેટ, -ટિક** વિ. [અં.] પ્રજાતંત્રવાદમાં માનનારું, પ્રજા-શાસનવાદી

**ડેમો(-મ)ન્સ્ટ્રેટર** વિ. [અં.] નિદર્શક શિક્ષક

**ડેમો(-મ)ન્સ્ટ્રેશન** ન. [અં.] કાંઈ પ્રયોગ વગેરે કરી બતાવવા એ, નિદર્શન

**ડેર** પું. વલોણાની ગોળીના કાંઠા ઉપર ઢંકાતું જાડું પાટિયું (વચ્ચે રવાઈ રહે અને બેઉ છેડે દોરી બંધાય તેવું)

**ડેરકણું** ન. [જુઓ 'ડેર' દ્વારા.] રવાઇડું

**ડેરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડેરી' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] નાની ડેરી

**ડેરડો** પું [જુઓ 'ડેરો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] હરાયાં ઢોરને ગળે બાંધવાનું નાનું લાકડું, નાનો ડેરો

**ડેર-વડી** સ્ત્રી. મેંદો-ખાંડ-ઘીની બનાવેલી એક ખાદ્ય વાની

**ડેરા-તંબુ,-બૂ** (-તમ્બુ,-બૂ) પું., બ. વ. [જુઓ 'ડેરો[3]' + 'તંબુ,-બૂ'] તંબુઓનો નાખેલો પડાવ, છાવણી. [० ઊઠવા (રૂ.પ્ર.) મુકામ ઊપડવો. ० ના(-નાં)ખવા (રૂ. પ્ર.) તંબુઓ ખોડી પડાવ કરવો]

**ડેરાવું** અ. ક્રિ. (આંખોનું) ઊંઘથી ઘેરાવું

**ડેરાસર** જુઓ 'દેરાસર.'

**ડેરિક** ન. [અં.] ઊંટડાના પ્રકારનું ઊંચે લઈ જવાનું સાધન

**ડેરી[1]** જુઓ 'દેરી.'

**ડે(૦ઈ)રી[2]** સ્ત્રી. [અં.] દુગ્ધાલય

**ડે(૦ઈ)રી-ફાર્મ** ન. [અં.] દુગ્ધાલય સાથેની ખેતીવાડી

**ડે(૦ઈ)રી-વિજ્ઞાન** ન. [+ સં.] દૂધ-ઉત્પાદનને લગતી વિદ્યા

**ડેરુક** વિ. [જુઓ 'ડરવું' દ્વારા.] બીકણ, ડરપોક

**ડેરું** (ડેઃરું) જુઓ 'દેરું.'

**ડેરો[1]** (ડેઃરો) પું. હરાયાં ઢોરને ગળે બાંધવામાં આવતું [લાકડું

**ડેરો[2]** પું. અફીણની ગોળી

**ડેરો[3]** પું. [હિં. 'ડેરા'] તંબુ. (૨) છાવણી

**ડેલિયું** ન. સૂરજમુખી જેવું એક જાતનું રંગબેરંગી ફૂલ

**ડેલિગે(૦ઈ)ટ** વિ. [અં.] સભા પરિષદો વગેરેમાં મોકલ-વામાં આવતો તે તે પ્રતિનિધિ

**ડેલી** (ડેઃલી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડેલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] મકાનનું દરવાજાવાળું ખુલ્લું આંગણું અને એનો દરવાજો

**ડેલું** (ડેઃલું) ન. [સં. દેહલી સ્ત્રી. બારણાનો ઉંબર,—સાથે સંબંધ] મકાનના ખુલ્લા આંગણાને ઊંચી દીવાલથી બાંધી પ્રવેશ માટે ઢાંકેલા માળવાળો મૂકેલો દરવાજો. (૨) એવા આકારનું કારીગરોને માટેનું કે ઘોડા મોટર વગેરે રાખવાનું મોટા દરવાજાવાળું બાંધકામ

**ડેલો** (ડેઃલો) પું. [જુઓ 'ડેલું.'] મોટું ડેલું. (૨) નાની પોળ. (૩) ડેલાનો દરવાજો. (૪) પોળનો દરવાજો. [० કરવો (રૂ. પ્ર.) મરેલા યોદ્ધાને ઘેર લાવવો અને માન આપ્યા પછી અંતિમ ક્રિયા માટે લઈ જવો]

**ડેલ્ટા** પું. [અં.] નદીના મુખ આગળનો પાણીના પ્રવાહ વચ્ચે બહાર ઊપસી આવેલો જમીનનો ત્રિકોણાકાર ભાગ

**ડેશ** સ્ત્રી. [અં.] '–' '—' '——' વગેરે પ્રકારનું એક વિરામ-ચિહ્ન (લઘુરેખા, ગુરુરેખા)

**ડેસિ–** વિ. [અં.] દશાંશ પદ્ધતિમાં દસમા ભાગનું બતાવતો શબ્દ: 'ડેસિ-ગ્રામ' 'ડેસિ-મીટર' 'ડેસિ-લીટર' વગેરે

**ડેસ્ક** ન. [અં.] વિદ્યાર્થીઓને લખવાની અનુકૂળતા થાય તેવા પ્રકારનું ઢળતું મેજ

**ડેહકાણી** પું. [અર. દિહ્કાન્] ગામડાનો વતની, ગામડિયો

**ડેહર** (-રય) સ્ત્રી. કાદવવાળી રેતી

**ડેંકવું** (ડેંઃકવું) અ. ક્રિ. પાણીથી ઊભરાવું. ડેંકાવું. (ડેંઃકાવું) ભાવે., ક્રિ. ડેંકાવવું, (ડેંઃકાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ડેંકાવવું, ડેંકાવું** (ડેંઃકા-) જુઓ 'ડેંકવું'માં.

**ડેંગી** (ડેંગી) સ્ત્રી. હોડી, નાનો મછવો

**ડેંગું** (ડેંગું) ન. પગલું, ડગ

**ડેંઘા-માપણી** (ડેંઘા-) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડેંઘું' + 'માપણી.'] ડેંઘા પ્રકારના માપથી કરવામાં આવતી જમીનની મોજણી

**ડેંઘિયું** (ડેંઘિયું) ન. [જુઓ 'ડેંઘું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ડેંઘાના માપથી માપેલો જમીનનો ભાગ

**ડેંઘું** (ડેંઘું) ન. જમીન માપવાનું એક પ્રકારનું માપ. (સુ.)

**ડેંચલો** (ડેંચલો) પું. મથાળે લાકડાનું ગોળ ટોચકું બેસાડેલું હોય તેવું તીર. (સુ.)

**ડેંજર-સિગ્નલ** (ડેઞ્જર-) જુઓ 'ડેન્જર-સિગ્નલ.'

**ડેંટલ** (ડેણ્ટલ) જુઓ 'ડેન્ટલ.'

**ડેંટિન** (ડેણ્ટિન) જુઓ 'ડેન્ટિન.'

**ડેંટિસ્ટ** (ડેણ્ટિસ્ટ) જુઓ 'ડેન્ટિસ્ટ.'

**ડેંટિસ્ટ્રી** (ડેણ્ટિસ્ટ્રી) જુઓ 'ડેન્ટિસ્ટ્રી.'

**ડેંઠું** (ડેંઠું) ન. [અમદા.] વંતાક, રીંગણું

**ડેંડ(-ડુ)રું** (ડેંડ(-ડુ)રું) ન. [રવા.] દેડકું [એક સાપ

**ડેં(-દેં)ડવું**[1] (ડેં(-દેં)ડવું) ન પાણીમાં રહેનારો ઝેર વિનાનો

**ડેંડવું**[2] (ડેંડવું) ન. [રવા.] દેડકાનો અવાજ

**ડેંડુરું** (ડેંડુરું) જુઓ 'ડેંડરું.'

**ડેંડું**[1] (ડેંડું) ન. પાણીમાં રહેનારો ઝેર વિનાનો સાપ, ડેંડવું

**ડેંડું**[2] (ડેંડું) ન. [રવા.] દેડકું. (૨) દેડકાનો અવાજ, ડેંડવું

**ડેંડું**[3] (ડેંડું) ન. રીંગણું, વંતાક, ડેંઠું [પ્રાણી

**ડેંબી** (ડેંબી)-સ્ત્રી. ભેજવાળી જમીનમાં રહેતું એક પ્રકારનું

**ડૈયર-છાજ** પું. એ નામનો એક છોડ

**ડૈયું** ન., **-યો**[1] પું. અંગૂઠો બતાવવો એ, ચળો [ભાગ

**ડૈયો**[2] પું. આંખમાં ફૂલું પડતાં ઊપસી આવતો કીકીનો

**ડોઇ(-ય)લો** પું. [જુઓ 'ડોયો' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] નાનો ડોયો, લાકડાનો ચાટવો

**ડોઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોયો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'ડોયો.' (૨) દોરડું. (૩) બળદનું જોતર. (૪) માથું. (૫) (લા.) અભિમાન, ગર્વ

**ડોઈ-ફોડિયો** વિ., પું. [+ જુઓ 'ફોડવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] (લા.) ત્રાગું કરનારો એક પ્રકારનો બાવો. (૨) ખૂબ જ આગ્રહી અરજદાર

**ડોક** (-કચ) સ્ત્રી. ગળાની આસપાસનો ભાગ, ગરદન, ગ્રીવા. [**૦ ઊંચી કરવી** (રૂ. પ્ર.) કામના દબાણમાંથી બહાર જોવું. (૨) સાજે થવું. **૦ ભાંગી જવી, ૦ મરડાઈ જવી** (રૂ. પ્ર.) મરણ નજીક હોવું ]

**ડોક** પું. [અં.] અંદર ઉપરનો બાંધેલો ઘાટ, ધક્કો. (૨) ગોદી [અવાજ થાય એમ

**ડોક ડોક** ક્રિ.-વિ. [રવા.] જીભને ગળાની બારી તરફ વાળતાં

**ડોક-પટ્ટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોક' + 'પટ્ટી.'] મકાનને સુશોભિત કરવા માટે ચોડી શકાય તેવી પટ્ટીઓ

**ડોક-મરોડ** પું. [જુઓ 'ડોક' + 'મરોડ.'] ડોકને કોઈ પણ એક બાજુ મરડવી કે વાળવી એ

**ડોક-યાર્ડ** પું. [અં.] ગોદી સહિતનું બંદરનું કંપાઉન્ડ

**ડોકર** પું. વૃદ્ધ માણસ, ડોસો [માણસ, ડોસાં-ડગરાં

**ડોકરડાં** ન., બ. વ. [+ ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઘરડાં

**ડોકરિયું, ડોકરું** વિ. [+ ગુ. 'ઇયું'–'ઉં' ત. પ્ર.] વૃદ્ધ, ઘરડું (મોટે ભાગે કાંઈક તુચ્છકારના અર્થમાં)

**ડો(-દો)કલ** વિ. [હમેશાં 'એકલ-ડો(-દો)કલ' એવો જ પ્રયોગ] એકલું

**ડોકલી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોક' + ગુ. સ્વાર્થે 'લું' ત. પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ડોક, ગરદન (તુચ્છકારમાં)

**ડોક(-ખ)લી**[2] સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોકલું[3]' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કૂપા વગેરેમાંથી ઘી તેલ વગેરે કાઢવાની પળી

**ડોકલું**[1] ન. [જુઓ 'ડોક' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ડોક, ગરદન (તુચ્છકારમાં)

**ડોકલું**[2] વિ. [જુઓ 'ડોકરું.'] જુઓ 'ડોકરું.'

**ડોકલું**[3] ન. નાની પળી, પાવળું (ઘી તેલ વગેરે કાઢવાનું)

**ડોકલો** પું. [જુઓ 'ડોકલું.[3]'] મોટું પાવળું, મોટી પળી

**ડોકવવું, ડોકવાવવું** જુઓ 'ડોકવું'માં.

**ડોકવું** અ. ક્રિ. [જુઓ 'ડોક,' –ના. ધા.] ડોકું તાણી હેરવું. ડોકાવું ભાવે., ક્રિ. ડોક(-કા)વવું, ડોકવાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ડોકળિયો** પું. એ નામની માછલીની એક જાત

**ડોકળો** પું. [જુઓ 'ડોક' દ્વારા.] ડોકે બાંધવાનું એક હલકી જાતનું ઘરેણું [ટીપાં પડવાં એ

**ડોકા**[1] પું., બ. વ. ઢોરને દોહ્યા પછી પણ આંચળમાંથી

**ડોકા**[2] પું., બ. વ. જુવારના સાંઠા

**ડોકાચિ(-શિ,-સિ)યું** ન. [જુઓ 'ડોક' દ્વારા.] ડોકું બહાર કાઢી હેરવું એ, ડોકિયું

**ડોકાટવું** અ. ક્રિ. જુઓ 'ડોકાવું(૧).'

**ડોકા-બારી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોકુ' + 'બારી.'] માત્ર ડોક નાખી જોઈ શકાય એવી નાની બારી

**ડોકા-મરડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોકું' + 'મરડવું' + ગુ 'ઈ' કૃ. પ્ર.] જ્યાં ચોર ડાકુઓ વગેરે મુસાફરોની ડોક મરડી મારી લૂંટી લે તેવી જંગલની ભયાનક જગ્યા. (૨) (લા.) ભયજનક સાંકડી શેરી

**ડો-કારો** પું. [રવા] ઢોરને હાંકવા કરાતો હચકારો

**ડોકાવવું** જુઓ 'ડોકવું'માં. (૨) (લા) છાનુંમાનું જોયા કરવું. (૩) ભૂલવવું, મૂંઝવવું

**ડોકાવું** જુઓ 'ડોકવું'માં. (૨) (લા.) દેખાવું. નજરે આવવું. (૩) આવી હાજર રહેવું, આવી મોં બતાવવું

**ડોકાશિ(-સિ)યું** જુઓ 'ડોકાચિયું.'

**ડોકાં** ન., બ. વ. આંચળનો નીચેથી એક આંગળ જેટલો ભાગ. (૨) જુઓ 'ડોકા.'

**ડોકિયું** ન. [જુઓ 'ડોક' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] ડોકું જરા આગળ કાઢી હેરવાની ક્રિયા. (૨) ડોકમાં પહેરવાનું ઘરેણું. [**૦ કરવું, ૦ કાઢવું** (રૂ. પ્ર.) ઉપર ઉપરથી જોઈ જવું. (૨) સંભાળ લેવી]

**ડોકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોકું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'ડોક'–'ડોકું.' [**૦ ધુણાવવી** (રૂ. પ્ર.) સંમતિ આપવી યા ન આપવી. **૦ ભાંગવી** (રૂ. પ્ર.) સામાનું જોર તોડી નાખવું ]

**ડોકું** ન. [જુઓ 'ડોક' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ડોક.' [**૦ આપવું** (રૂ.પ્ર.) જાન કુરબાન કરવી. **૦ ઊંચું**

કરવું (રૂ. પ્ર.) સખત કામમાંથી થોડી આશાયેશ મેળવવી. (૨) સામે થવું. ૦ કરવું (રૂ. પ્ર.) જોઈ લેવું, નજર નાખવી. ૦ કાઢવું (રૂ. પ્ર.) અચાનક મુલાકાતે આવી જવું. ૦ કાપવું (રૂ.પ્ર.) વિશ્વાસઘાત કરવો. ૦ ખોવું (રૂ. પ્ર.) જીવ આપવો. ૦ ખોળે મૂકવું (-ખોળે-) (રૂ. પ્ર.) આશ્રયમાં આવી રહેવું. (૨) વિશ્વાસે રહેવું. ૦ ઘાલવું (રૂ.પ્ર.) ખંતથી કામ કરવા મંડવું. ૦ ધરવું (રૂ. પ્ર.) કટોકટીને પ્રસંગે હાજર થવું. ૦ ધુણાવવું (રૂ. પ્ર.) માથું ધુણાવી હા કે ના પાડવી, સંમતિ આપવી યા ન આપવી. ૦ પકવું (રૂ. પ્ર.) બાળકને ઘાંટી પડવાનો રોગ થવો. ૦ મૂકવું (રૂ. પ્ર.) જીવની પરવા ન કરવી ]

ડૉકેટ ન. [અં.] કોઈ પણ લખાણનો સાર-ભાગ. (૨) માલ-સામાન પર ચોડાતી પરિચય આપનારી કાપલી (કાગળ વગેરેની)

ડોકો પું. જુવાર બાજરાની કડબનો સાંઠો

ડૉક્ટર વિ. [અં.] તે તે એક કે વિશેષ વિષય કે વિષયોના તત્ત્વનું જ્ઞાન ધરાવનાર વિદ્વાન, પારંગત વિદ્વાન, વિદ્યાવાચસ્પતિ. (૨) વિદેશી પદ્ધતિએ તૈયાર થઈ વૈદું કરતો વૈદ્ય, દાક્તર (સર્જન વગેરે)

ડૉક્ટરી[1] વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ડૉક્ટર–દાક્તરને લગતું [વિદ્યા, 'એલોપથી'

ડૉક્ટરી[2] સ્ત્રી. [ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર. ] ડૉક્ટર–દાક્તરની

ડૉક્ટરું ન. [+ ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ડૉક્ટરનો ધંધો કે વિદ્યા

ડૉક્યુમેન્ટ, ડૉક્યુમેંટ (-મેણ્ટ) ન. [અં.] દસ્તાવેજ, ખત, રુક્કો

ડોખરું, -રું વિ. વૃદ્ધ, ઘરડું

ડોખલ વિ. નાનાં બાળકોનું ટોળું. (૨) (લા.) મૂર્ખ

ડોખલી જુઓ 'ડોકલી.[2]'

ડોગરો પું. બળદ

ડોગાણ ન., (-ણ્ય) સ્ત્રી. ડુંગળી

ડોઘલાં ન., બ.વ. ચશ્માં (કાંઈક તુચ્છકારમાં)

ડોઘલી સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોઘલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું ડોઘલું, નાનું ઢોચકું, ઢોચકી

ડોઘલું[1] ન. [જુઓ 'ડોઘું[1]' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] પહોળા મોઢાનો નાનો ઘડો, ઢોચકું. (૨) બરફી વગેરેનું ઢેફલું

ડોઘલું[2] વિ. [જુઓ 'ડોઘું[2]' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ડોઘું.[2]'

ડોઘું[1] ન. જુઓ 'ડોઘલું.[1]'

ડોઘું[2] વિ. મૂર્ખ, બેવકૂફ

ડોઘો[1] પું. શાક કાઢવાનો નાનો ડોયો

ડોઘો[2] પું. બહાને દાથ દેવો એ ['ડોક.'

ડોચકી સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોચકું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ

ડોચકું ન. ડોકું, માથું. (૨) ટોચકું, ઉપરની ટોચનો ભાગ

ડોચણિયું વિ. [જુઓ 'ડોચવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર. + 'ઇયું' ત.પ્ર.] જેમાં તેમાં માથું મારનારું, દખલ કરનારું

ડોચલું ન. બાણ, તીર

ડોચવું[1] જુઓ 'ડૂચવું[1]'માં.

ડોચવું[2] સ.ક્રિ. [રવા.] અટકવું. (૨) ખેંચવું. ડોચાવું કર્મણિ., ડોચાવવું પ્રે.,સ.ક્રિ.

ડોચાવવું, ડોચાવું જુઓ 'ડોચવું[2]'માં. [રોકયા કરનારું

ડોચિયું વિ. [જુઓ 'ડોચવું[2]' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] (લા.)

ડોજું ન. ખાડા–ખડબાવાળી નબળી જમીન

ડોઝ પું. [અં.] એક ટાણે આપી શકાય તેટલું દવાનું પરિણામ કે માપ (એ પ્રવાહી પણ હોય, ઘન પણ હોય)

ડોઝર પું. પડી ગયેલો જૂનો કૂવો, કૂવાનું ખાતરું

ડોઝરું ન., -રો પું. હોજરું, પેટ (તિરસ્કાર કે તુચ્છકારમાં)

ડોઝું ન. જુઓ 'ડોઝરું.'. (૨) ખેતર વચ્ચે પાણી ભરાઈ રહે તેવી નીચાણની જમીન, ઝાબ

ડોટ[1] (-ટય) સ્ત્રી. [રવા.] ધોલ, હાથનો માથામાં મરાતો ધબ્બો, અડબોથ. (૨) હાર, પરાજય

ડોટ[2] (-ટય) જુઓ 'દોટ.'

ડોટ[3] વિ. ખૂબ ઊંડું, અગાધ

ડોટમ-ડોટા જુઓ 'દોટમ દોટા.' [ટાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.

ડોટવું જુઓ 'દોટવું.' ડો(-દો)ટાવું ભાવે., ક્રિ. ડો(-દો)-

ડોટં-ડોટા (ડોટમ્-ડોટા) જુઓ 'દોટં-દોટા.'

ડોટા-ગૂંથણી, ડોટા-ગૂંથાઈ સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોટવું' + 'ગૂંથણી' –'ગૂંથાઈ'] ગૂંથણ-કામ

ડો(-દો)ટાવવું, ડો(-દો)ટાવું જુઓ 'ડો(-દો)ટવું'માં.

ડો(-દો)ટી સ્ત્રી. એક જાતની ઘોડી. (૨) એક જાતની ખાદી. (૩) દીકરી દેવા બદલનો લેવાતો એક પ્રકારનો કર. (૪) સહનો તૈયાર થયેલો ફાળ. (વહાણ.). (૫) ટોપી

ડોટો પું. લૂગડાનો વણીને બનાવેલો કોરડો. (૨) (લા.) હડાને ગેડીનો મરાતો ફટકો

ડોડ[1] પું. અમળાટ, રીસ, મરડાટ. (૨) મદ, અહંકાર, ગર્વ. (૩) અદેખાઈ, દ્વેષ

ડોડ[2] પું. અભિલાષ, કોડ. (૨) ઉમંગ, હોંશ

ડોડ-કાગ પું. સડી

ડોડકી સ્ત્રી. ઘઉંની એક જાત

ડોડકું[1] ન. ઘોડાના તબેલામાં ઉપાડી શકાય તેવું સુકાતું આડચતું લાકડું. (૨) કદર ન થાય છતાં કામ કર્યા કરવું એ. (૩) વિ. આવડત વિનાનું માણસ. [-કાં છોલવાં (રૂ.પ્ર.) સંભાળ કે કદર વિના રહેવું] [જેવું શાક-ફળ

ડો(-દો)ડકું[2] ન. ઝુમખડાંની જાતનું એક શાક-ફળ, તૂરિયાના

ડોડિયો પું. [જુઓ 'ડોડ[2]' દ્વારા.] હોંશ, ઉમંગ, ઉત્સાહ

ડોડલી સ્ત્રી. એ નામનો એક રેસાવાળો છોડ

ડોડવેલ (-લ્ય) સ્ત્રી. આંખ-ફુટામણીનો વેલો

ડો(-દો)ડલું ન. જુઓ 'ડો(-દો)ડું' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] નાનો ડોડવો. (૨) ફળ અથવા કણસલાનો ડોડો. (૩) કપાસનું જીંડવું, કાલું [ગોટો, ડોડો

ડો(-દો)ડવો પું. [જુઓ 'ડોડવું.'] ફળફૂલ વગેરેનો લટકતો

ડોડસો પું. પાણીમાં રહેનારો ઝેર વિનાનો સાપ, જળ-સાપ

ડો(-દો)ડળું ન. [જુઓ 'ડોડું[2]' દ્વારા.] (લા.) આંખનું ફૂલી ગયેલું પોપચું [દીંગાઈ, ખંધાઈ

ડોડાઈ સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોડું[1]' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] લુચ્ચાઈ,

ડો(-દો)ડાવું અ.ક્રિ. [જુઓ 'ડોડો',–ના.ધા.] (વનસ્પતિમાં) ડોડા ફૂટવા, કણસલે આવવું

ડોડાળું વિ. [જુઓ 'ડોડો' + ગુ. 'આળું' ત.પ્ર.] ડોડાવાળું
ડોડાં-પાણી ન. દૂધનું બગડી જવું એ, છોતાપાણી
ડો(-દો)ડિયાળ પું. [જુઓ 'ડોડો' + ગુ. 'ઇયું' + 'આળ' ત.પ્ર.] એ નામનો એક વેલો
ડો(-દો)ડિયાળું વિ. [જુઓ 'ડોડો' + ગુ. 'ઇયું' + 'આળું' ત.પ્ર.] ડોડાવાળું કે ડોડીવાળું [ઉમંગ, હોંશ, ઉત્સાહ
ડોડિયો પું. [જુઓ 'ડોડ[૨]' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ડોડ,
ડો(-દો)ડી સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોડો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ડોડો. (૨) ખરખોડી નામની વેલ અને એનું ફળ. (૩) કુંવારની વચ્ચેની ફૂલવાળી દાંડી, સેલરું. (૪) ડોડીના આકારનું એક ઘરેણું
ડો(-દો)ડી-ખાઉ વિ. [+ જુઓ 'ખાવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ.પ્ર.] સારા કણ કાઢી લીધા પછી બાજરાના હલકી જાતના દાણા ઉપર નભનારું
ડોડી-બોરકાં, ડોડી-મોરિયાં ન., બ.વ. [+ જુઓ 'બોર' + ગુ. 'કું' સ્વાર્થે ત.પ્ર., + જુઓ 'મોરિયું.'] નકશીદાર બોર કે પારાવાળું માથાનું એક ઘરેણું
ડો(-દો)ડી-વેલ (-લ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'વેલ.'] એ નામની એક વેલ, ખરખોડી. (૨) માલતીનો વેલો
ડો(-દો)ડી-સાંકળી સ્ત્રી. [+ જુઓ 'સાંકળી.'] ડોડીના આકારવાળું હાથ ઉપર પહેરવામાં આવતું સ્ત્રીઓનું ઘરેણું
ડો(-દો)ડી-હાર પું. [+ સં.] ડોડીના આકારના મોટા પારાનો ગળાનો હાર
ડોડું[૧] વિ. લુચ્ચું, દોંગું, ખંધું.
ડો(-દો)ડું[૨] ન. [જુઓ 'ડોડો.'] ડોડવો. (૨) ડોડીના વેલાનું ફળ, ખરખોડું. (૩) વિ. (લા.) ઘરડું (માણસ)
ડો(-દો)ડો પું. ફળફૂલનો ડાળમાંથી ફૂટેલો ગોળો. (૨) ડંકાયેલું ઠૂંઠું. [-ડે આવવું (રૂ.પ્ર.) ડૂંડાંમાં કણ બેસવા. ફૂલવો (રૂ.પ્ર.) સગર્ભા થવું]
ડોઢ (ડોઢ) જુઓ 'દોઢ.[૧]'
ડોઢ[૨] (ડોઢ્ય) જુઓ 'દોઢ.[૨]'
ડોઢ-ગણું (ડોઢ-) જુઓ 'દોઢ-ગણું.'
ડોઢ-ચતુર (ડોઢ-) જુઓ 'દોઢ-ચતુર.'
ડોઢ-ચાતુરી (ડોઢ-) જુઓ 'દોઢ-ચાતુરી.'
ડોઢ-ડહાપણ (દોઢ-ડાઃપણ) જુઓ 'દોઢ-ડહાપણ.'
ડોઢ-ડાહ્યું (ડોઢ-ડાઃયું) જુઓ 'દોઢ-ડાહ્યું.'
ડોઢ-દાંડી (ડોઢ-દાંડી) જુઓ 'દોઢ-દાંડી.'
ડોઢડી (ડોઢડી) જુઓ 'દોઢડી.'
ડોઢ-પગું (ડોઢ-) જુઓ 'દોઢ-પગું.'
ડોઢ-પનું (ડોઢ-) જુઓ દોઢ-પનું.'
ડોઢ-પશુ (દોઢ-) જુઓ 'દોઢ-પશુ.'
ડોઢ-પાયું (ડોઢ-) જુઓ 'દોઢ-પાયું.'
ડોઢ-પાંસળિયું (ડોઢ-) જુઓ 'દોઢ-પાંસળિયું.'
ડોઢ-મામો (ડોઢ-) જુઓ 'દોઢ-મામો.'
ડોઢવું (ડોઢવું) જુઓ 'દોઢવું.'
ડોઢવવું, ડોઢાવવું, ડોઢવાવું (ડોઢ-) જુઓ 'દોઢવું'માં.
ડોઢ-શરું જુઓ 'દોઢ-શરું.'
ડોઢ-સો (ડોઢ-સો) 'દોઢ-સો.'
ડોઢ-હથ્થું (ડોઢ-) જુઓ 'દોઢ-હથ્થું.'
ડોઢાઈ (ડોઢાઇ) જુઓ 'દોઢાઈ.'
ડોઢાવવું, ડોઢાવું (ડોઢા-) જુઓ 'દોઢવું'માં.
ડોઢાં જુઓ 'દોઢાં.'
ડોઢિયું જુઓ 'દોઢિયું.'
ડોઢી જુઓ 'દોઢી.'
ડોઢી-દાર જુઓ 'દોઢી-દાર.'
ડો(-દો)ઢું જુઓ 'દોઢું.'
ડોણ (ડોણ્ય) સ્ત્રી. હરકત, અડચણ, મુશ્કેલી, વિઘ્ન
ડોણી (ડોણી)સ્ત્રી., ન. એક કૂવાવાળું નાનું વહાણ. (વહાણ.)
ડોણું (ડોણું) ન. પરમણની નીચેના છેડા પાસેનો સઢનો છેડો. (વહાણ.)
ડોનર વિ. [સં.] દાતા, દાન આપનાર
ડોનેશન ન. [અં.] દાન, બક્ષિસ, ખેરિયત
ડોફાળ (-ળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોફો' + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.] મોટી યોનિવાળી સ્ત્રી. (એક ગાળ)
ડોફો પું. [રવા.] પુરુષની જનનેંદ્રિય. (૨) સ્ત્રીની જનનેંદ્રિય (બંને અર્થે અશ્લીલ). [-ફે મારયું જવું (રૂ.પ્ર.) પાયમાલ થઈ જવું]
ડોબ(-બા)રું[૧] ન. ભાંગેલું માટીનું વાસણ. (૨) (લા.) રીસ કે રિસાતાં ચડેલું મોઢું
ડોબરું[૨] ન. એ નામનું એક વાદ્ય (દૂધીનું બનાવેલું)
ડોબલું ન. નસીબ, ભાગ્ય. [-લાં ઉપાડી લેવાં (રૂ પ્ર.) કારખાનું બંધ કરવું. -લાં બેસી જવા (-બેસી-) (રૂ.પ્ર.) વિચાર ભાંગી પડવા. (૨) કાર્ય તૂટી પડવું. (૩) બજાર નરમ પડવી]
ડોબાન ન. ઝરો. (૨) તળાવ [ડત વિનાનું, મૂર્ખ
ડોબા-મૂંડ વિ. [જુઓ 'ડોબું' + 'મૂંડવું.'] (લા.) અક્કલ-
ડોબારું જુઓ 'ડોબરું[૧].'
ડોબું ન. કાંઈક ઘરડી ભેંસ. (૨) વિ. (લા.) મૂર્ખ, બુદ્ધિહીન, બોઘું. [-બાં ચારવાં (રૂ. પ્ર) બુદ્ધિ વિનાનું કામ કરવું. (૨) મૂર્ખાઓની સાથે રહેવું. -બાં મૂંડવાં (રૂ.પ્ર.) ઢંગધડા વિના કામ કરવું]
ડોમ પું. [સં.] એ નામની ભારતવર્ષની એક પ્રાચીન જાતિ અને એનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)
ડોમચી સ્ત્રી. નાની ડોલ, ડોલચી
ડોમણું ન. ભાંગ્યું-તૂટ્યું વાસણ ['ડોરણું.'
ડોયણું ન. [જુઓ 'ડોરણું,, -પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] જુઓ
ડોયલ પું. ગર્ભવતી સ્ત્રીને થતી ખાવા વગેરેની ઇચ્છા, દોહદ
ડોયલો પું. [જુઓ 'ડોયો' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ડોયો.' 'ડોઇલો.'
ડોયો પું. [દે. પ્રા. ડોઅઅ, ડોવઅ] દાળ શાક વગેરે હલાવવાનો અને પીરસવાનો લાકડાનો હાથાવાળો કડછો. (૨) નાળિયેરની આખી કાચલીનું જલ-પાત્ર. (૩) વાસણ ઊટકવા માટેનો ડૂચો, ઉચરણો. (૪) જુવાર બાજરીનો ડૂંડાં કાપી લીધા પછી ઊભેલો છોડ. (૫) મોટો ગરજો, છોયો
ડોર પું. તુવેરની દાળ પાડવા ભરડવાની થતી ક્રિયા. (૨) (લા.) લાલચ. (૩) આસક્તિ

**ડોર-કીપર** વિ. [અં.] દરવાન, દ્વારપાળ

**ડોરણું** ન. લૂગડાનું ગોળ બુતાન, બોરિયું. (૨) કાનમાં પહેરવાનું ચાંદીનું એક ઘરેણું, લોળિયું. (૩) ઘાણીના બળદની ધૂંસરી અને જંગીમાં નાખેલા કાળિયાળ લાકડાને જોડનારું લાકડું. (૪) ખોઈ કે મોદિયું બાંધવાનું આડું લાકડું. (૫) વાવેલી જમીનમાં વચ્ચે અનાજ ઊગ્યા વિનાનો ચાસ

**ડોરા-પાલવી** સ્ત્રી. એ નામની માછલીની એક જાત

**ડોરાં** ન., બ. વ. મગ અડદ મઠ વગેરેના શિંગો વિનાના ઊભેલા છોડ

**ડોરિયો** પું. માટીનો ઘડો

**ડોરી** સ્ત્રી. ખાંડના કારખાનામાં વપરાતો મોટો ડોયો

**ડોરું** ન. છોડની પાકી ગયેલી ડાંખળીનો ટુકડો કે છોડ. (૨) વિ. (લા.) (તિરસ્કારમાં) ડોકરું, બૂઢિયું. (૩) ડાહ્યું

**ડોલ૧** પું. [સં. दोला સ્ત્રી.] (ખાસ કરીને ઠાકોરજીને ફાગણ વદિ એકમને દિવસે ઝુલાવવા બંધાતો) હીંડોળો

**ડોલ૨**(-ળ) પું. વહાણમાંનો કૂવો-કે કૂવાસ્તંભ. (વહાણ.)

**ડોલ૩** (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોલવું.'] સમુદ્રની મુસાફરીમાં કે હીંડોળે ઝૂલતાં યા ફેરફૂદડી ફરતાં ચડતો ફેર

**ડોલ૪** પું., સ્ત્રી. [અર. દલ્વ્] બાલદી

**ડોલ૫** પું. [અં.] નિભાવ-સહાય, બેકારી-ભથ્થું, કામ કરાવ્યા વગર અપાતી રોકડ રકમ

**ડોલ-કાચં(-ચિં)ડો** (-ચ(-ચિ)ણ્ડો), **ડોલ-કાચીંડો** પું. [જુઓ 'ડોલવું' + 'કાચં(-ચિં,-ચીં)ડો.'] સર્વસામાન્ય કાચંડો (જરા મોટી ઉંમરનો થયેલો)

**ડોલ-કાઠી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોલ૨' + 'કાઠી.'] વહાણનો કૂવાસ્તંભ. (વહાણ.) [સામાન, ઘર-વખરી

**ડોલચાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ડોલચું.'] (લા.) ઘરનો

**ડોલચી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોલચું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ચામડા કે કંતાનની પાણી સીંચવાની નાની બોખ

**ડોલચું** ન. [જુઓ 'ડોલ૪' દ્વારા.] મોટી ડોલચી. (૨) રેંટમાં પાણીનું ધાતુનું તે તે ડબલું. (૩) (લા.) વૃદ્ધ માણસ (તુચ્છકારમાં). [**-ચાં બેસી જવાં** (-બૅસી-) (રૂ. પ્ર.) બરબાદ થઈ જવું]

**ડોલણ, -ણિયું** વિ. [જુઓ 'ડોલવું' + ગુ. 'અણ' કર્તૃવાચક કૃ. પ્ર.+'ઇયું' ત. પ્ર.] ઝૂલતું, ઝૂલ્યા કરતું, ઝૂલનારું

**ડોલણું** ન. જુઓ 'ઢોયણું.'

**ડોલ-દાર** વિ. [જુઓ 'ડોલ૪' + ફા. પ્રત્યય,] (લા.) ઘાટીલું

**ડોલન** ન. [સં. दोलन] ડોલવું એ, હીંચોળવું એ. (૨) (લા.) તાલ અને લયવાળી કાવ્યરચનાનું ગુંજન

**ડોલન-વાદ** પું. [સં. दोलन-वाद] કવિતાનો પાઠ કરતાં ચોક્કસ પ્રકારનું ગુંજન હોવું જોઇયે એવો મત-સિદ્ધાંત

**ડોલનવાદી** વિ. [+ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] ડોલનવાદમાં માનનારું

**ડોલન-શૈલી** સ્ત્રી. [સં.] કવિતામાં ચોક્કસ પ્રકારનું ગુંજન આવે તે જાતની કાવ્યરચનાનો પ્રકાર (મુખ્યત્વે કવિ નાનાલાલ દલપતરામની શૈલી) [ડોલક, ડોલં-ડોલ

**ડોલમ-ડોલ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ડોલવું,'-દ્વિર્ભાવ.] હાલક-

**ડોલમ-ડોલા** પું. બ. વ. [+ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] હાલક-ડોલક પરિસ્થિતિ, ડોલં-ડોલા

**ડોલર૧** પું. મોગરાનો છોડ અને એનું ફૂલ [સિક્કો

**ડોલર૨** પું. [અં.] અમેરિકાનાં સંયુક્ત રાજ્યોનો ચલણી

**ડોલર-ચોળો** (-ચૉળો) પું. [જુઓ 'ડોલર૧' + 'ચોળો.'] શેરડીનો વાઢમાં થતો એ નામનો એક છોડ

**ડોલર-ફીણ** ન. [જુઓ 'ડોલર૧' + ફીણ.'] મોગરાના ફૂલના રંગનું ધોળું ફીણ

**ડોલર-વરણું, ડોલર-વર્ણું** વિ. [જુઓ 'ડોલર૧' + સં. वर्ण > અર્વા. ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] ડોલરના જેવા તદ્દન સફેદ રંગનું, સાવ ધોળું

**ડોલરિયાળ** વિ. [જુઓ, 'ડોલરિયો' + ગુ. 'આળ' ત. પ્ર.] ડોલર-મોગરાના જેવું મનોમોહક

**ડોલરિયો** પું. [જુઓ 'ડોલર૧' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ડોલર.૧' (પદ્યમાં) (૨) (લા.) વિ., પું. ડોલરના જેવો સુંદર પુરુષ. (૩) ડોલરની જેમ ઝૂલતો પુરુષ. (૪) ડોલરના જેવો સુંદર પ્રદેશ [થતું એક ઘાસ

**ડોલવણો** પું. ખાસ કરી ડાંગરના ક્યારડાઓમાં સાથે-લગું

**ડોલવું** અ. ક્રિ. [સં. दोल्- > પ્રા. डोल; આમાં 'ળ' નથી થતો] ઊભાં ઊભાં આમતેમ ઝૂલવું. (૨) (લા.) વિચલિત થવું, ચલાયમાન થવું, ડગમગવું. **ડોલાવું** ભાવે., ક્રિ. **ડોલાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.

**ડોલાખવું** અ. ક્રિ. દુર્બળતાથી કદરૂપું થવું

**ડોલા-ડોલ** (-લ્ય) સ્ત્રી. જુઓ 'ડોલવું,' -દ્વિર્ભાવ.] વારંવાર ડોલ્યા કરવું એ

**ડોલાયમાન** વિ. [સં. दोलायमान] આમતેમ હલ્યા કરતું, અસ્થિર. (૨) અસ્થિર વિચારનું [અસ્થિરતા

**ડોલાવ** પું. [જુઓ 'ડોલવું' + ગુ. 'આવ' કૃ. પ્ર.]

**ડોલાવણ, -ન** વિ. [જુઓ 'ડોલાવવું' + ગુ. 'અણ'-'અન' (સં.) કર્તૃવાચક કૃ. ન.] ડોલાવનારું

**ડોલાવવું, ડોલાવું** જુઓ 'ડોલવું'માં.

**ડોલું** ન. [જુઓ 'ડોલવું' + ગુ. 'ઉં' કૃ. પ્ર.] ઊંઘનું આવી જતું ઝોલું. (૨) (લા.) ગોથું, છક્કડ. (૩) કાગળનું બનાવેલું તાબૂત, ડોલો. (૪) મૃત્યુ

**ડોલો** પું. [જુઓ 'ડોલું.'] (લા.) તાબૂત, તાજિયો. [૦ કાઢવો (રૂ. પ્ર.) ફજેત કરવું]

**ડોવડા(-રા)વવું** (ડૉ:વડા(-રા)વવું) જુઓ 'ડોવું'માં.

**ડોવડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોવડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] દૂધી કે તૂમડી કોરી બનાવેલું પાણી કાઢવાનું સાધન

**ડોવડું** ન. મોટી દૂધીનું બનાવેલું મોઢેથી વગાડવાનું એક વાદ્ય

**ડોવરાવવું** (ડૉ:વરાવવું) જુઓ 'ડોવું'માં - 'ડોવડાવવું.'

**ડો(-દો)વાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'દોવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ. પ્ર.] ઢોરને દોહવાની ક્રિયા ['આયું' કૃ. પ્ર] દોણું

**ડો(-દો)વાયો** (ડૉ(-દૉ):વાયો), પું. [જુઓ 'દોહવું' + ગુ.

**ડોવાવું** (ડૉ:વાવું) જુઓ 'ડોવું'માં.

**ડોવું** (ડૉ:વું) સ. ક્રિ. [રવા] ડખોળવું, ઘોળવું. (૨) (લા.) સમય નકામો ગાળવો. **ડોવાવું** (ડૉ:વાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ડોવડા(-રા)વવું** (ડૉ:વ-) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ડોશી** જુઓ 'ડોસી.૧'

**ડોશી-ડબકું** જુઓ 'ડોસી-ડબકું.'
**ડોશી-ડાહ્યું** જુઓ 'ડોસી-ડાહ્યું.'
**ડોશી-દડિયો** જુઓ 'ડોસી-દડિયો.'
**ડોશી-દડી** જુઓ 'ડોસી-દડી.'
**ડોશી-દડો** જુઓ 'ડોસી-દડો.'
**ડોશી-નોમ** (-નૉમ્ય) જુઓ 'ડોસી-નોમ.'
**ડોશી-પુરાણ** જુઓ 'ડોસી-પુરાણ.'
**ડોશી-મા** જુઓ 'ડોસી-મા.'
**ડોશી-શાસ્ત્ર** જુઓ 'ડોસી-શાસ્ત્ર.' [માણસ
**ડોસલ** પું. [જુઓ 'ડોસું' + ગુ. 'લ' ત. પ્ર.] ડોસો, વૃદ્ધ
**ડોસલાં** ન., બ. વ. [જુઓ 'ડોસું' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ઘરડાં માણસ, ઘરડિયાં. [૦ બેસવાં (-બૅસવાં), ૦ માંડવાં (રૂ. પ્ર.) નાઉમેદ થવું. (૨) પડી ભાંગવું. (૩) દેવાળું કાઢવું.] [ડોસી (કાંઈક તુચ્છકારમાં)
**ડોસલી**$^{1}$ સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોસલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]
**ડોસલી**$^{2}$ સ્ત્રી. મોરાના લાકડામાં જડવામાં આવતું સાંકડા ખૂણાવાળું ખૂણિયું. (વહાણ.)
**ડોસલું** વિ. [જુઓ 'ડોસું' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ડોસું, વૃદ્ધ, ઘરડું (કાંઈક તુચ્છકારમાં)
**ડોસાકાચી** સ્ત્રી. ભીંડાનો છોડ
**ડોસા-ડોસી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોસું,'-દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.] એ નામની એક રમત
**ડોસી**$^{1}$(-શી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોસું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઘરડી સ્ત્રી, વૃદ્ધા. [૦ મારવી (રૂ. પ્ર.) સહેલું કામ કરવું. (૨) લોટ બાફવો]
**ડોસી**$^{2}$ સ્ત્રી. છીપમાંનું જીવડું
**ડોસી(-શી)-કૂઓ** પું, એ નામનો એક છોડ
**ડોસી(-શી)-ડબકું** ન. [જુઓ 'ડબકું'] (લા.) બીજાને ત્યાં જે કાંઈ થતું હોય તે જાણવાનો પ્રયત્ન
**ડોસી(-શી)-ડાહ્યું** (-ડાહ્યું) વિ. [+ જુઓ 'ડાહ્યું.'] ડોસીમા જેવું શાણું [નામની એક વનસ્પતિ
**ડોસી(-શી)-દડિયો** પું. [જુઓ 'દડિયો.'] (લા.) એ
**ડોસી(શી)-દડી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'દડી.'] (લા.) એ નામની એક રમત [એક રમત
**ડોસી(-શી)-દડો** પું. [+ જુઓ 'દડો.'] (લા.) એ નામની
**ડોસી(-શી)-નોમ** (-નૉમ્ય) સ્ત્રી. [+ જુઓ 'નોમ.'] ભાદરવા વદિ નોમનો ડોસીઓના નિમિત્તનો શ્રાદ્ધનો દિવસ, સધવા નોમ [ડહાપણની વાતચીત
**ડોસી(-શી)-પુરાણ** ન. [+ સં.] ડોસીઓ દ્વારા વહેતી
**ડોસી(-શી)-મા** સ્ત્રી., બ. વ. [+જુઓ 'મા.$^{2}$'] વૃદ્ધ સ્ત્રી (માનવાચક). [૦નું વૈદું (રૂ. પ્ર.) પરંપરાએ સ્ત્રીઓમાં ઊતરી આવેલો વૈદકીય ઉપચાર. ૦નો રેંટિયો (-રેંટિયો) (રૂ. પ્ર.) ધીમેથી પણ સ્થિર ચાલતું કામ]
**ડોસી(-શી)-શાસ્ત્ર** ન. [+ સં.] વૃદ્ધ સ્ત્રીઓએ લાંબા અનુભવથી નક્કી કરેલ નીતિ-નિયમો
**ડોસું** વિ. ઘરડું, વૃદ્ધ [સર્વસામાન્ય વૃદ્ધ]
**ડોસું-ડગરું** વિ. [+ જુઓ 'ડગરું.' – જોડિયો પ્રયોગ
**ડોસો** પું. [જુઓ 'ડોસું.'] વૃદ્ધ પુરુષ, બુઢ્ઢો માણસ

**ડોળ**$^{1}$ પું. મહુડાનું બી
**ડોળ**$^{2}$ પું. કડોળ ભરડતાં રહી ગયેલો આખો દાણો. (૨) ઘાણીમાં ફૂટચા વગર રહેલો દાણો. [૦ કાઢવા (રૂ. પ્ર.) કડોળમાંથી ન ભરડાયેલા અને ઘાણીમાં ન ફૂટેલા દાણા તારવવા]
**ડોળ**$^{3}$ (ડૉળ) પું. આકાર, ઘાટ. (૨) દંભ, ઢોંગ, ભપકાદાર દેખાવ. [૦ ઘાલવો (રૂ.પ્ર.) દંભી દેખાવ કરવો]
**ડોળ**$^{4}$ જુઓ 'ડોલ.$^{2}$'
**ડોળ-ઘાલુ** (ડૉળ-) વિ. [+ જુઓ 'ડોળ$^{3}$' + 'ઘાલવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ.પ્ર.] ડોળી, દંભી
**ડોળ-ચાળણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોળ$^{2}$' + 'ચાળણી.'] કડોળ કે ઘાણીમાંથી આખા રહી ગયેલા દાણા તારવવાનું સાધન
**ડોળ-ઢ(-દ)માક** (ડૉળ-) પું. [જુઓ 'ડોળ$^{3}$' + જુઓ 'ઢ(-દ)માક.'] ભારે દંભ, ખોટો ઠઠારો, આડંબર
**ડોળ-દાબ** (ડૉળ-) પું. [જુઓ 'ડોળ$^{3}$' દ્વારા.] ઢંગધડો
**ડોળ-દાર** (ડૉળ-) વિ. [જુઓ 'ડોળ$^{3}$' + ફા. પ્રત્યય.] ઘાટીલું. (૨) ડોળી, દંભી, ડોળ-ઘાલુ
**ડોળવવું** (ડૉળવવું) સ.ક્રિ. [જુઓ 'ડોળ,$^{3}$'–ના.ધા.] ઘાટ આપવો, આકાર કરવો, રૂપરેખા કરવી. **ડોળવાવું** (ડૉળ-) કર્મણિ., ક્રિ. **ડોળવાવવું** (ડૉળ-) પ્રે., સ.ક્રિ.
**ડોળ-વા** પું, બ.વ. [જુઓ 'ડોળ$^{2}$' દ્વારા] ઘાણીમાં ફૂટચા વગર રહેલા દાણા
**ડોળવાવવું, ડોળવાવું** (ડૉળ-) જુઓ 'ડોળવવું'માં.
**ડોળવું** ન. લાકડાનું ગાંચિયું. (૨) બળતણ, મગ-બાફણિયું
**ડોળવો** પું. બાવળ વગેરેના લાકડાનું ચીરેલું ગચિયું
**ડોળાકવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ડોળો,'–ના. ધા.] નબળાઈને લીધે આંખના ડોળાઓનું બહાર આવી જવું
**ડોળાવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ડોળો,'-ના.ધા.] આંખમાં ઝાંખપ આવતાં આંખ પર છારી વળવી
**ડોળાંપવું** અ.ક્રિ. [જુઓ ડોળો,'–ના.ધા.] માંદગીને લીધે ગાભરા થઈ જોયા કરવું
**ડોળિયા** પું., બ.વ. [જુઓ 'ડોળ$^{2}$' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ડોળ.$^{2}$' [બીમાંથી કાઢેલું તેલ
**ડોળિયું**$^{1}$ ન. [જુઓ 'ડોળ$^{1}$' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] મહુડાનાં
**ડોળિયું**$^{2}$ (ડૉળિયું) ન. [જુઓ 'ડોળ$^{3}$' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] રૂપરેખા, મુસદ્દો. (૨) એ નામનું એક ઘરેણું
**ડોળિયો**$^{1}$ (ડૉળિયો) વિ., પું. [જુઓ 'ડોળ$^{3}$' + ગુ.'ઇયું' ત.પ્ર.] (લા.) મોટાં શિંગડાંવાળો બળદ. (૨) મોરનું રંગ વિનાનું પીછું, તરવારડી. (૩) વહેરવા માટે તૈયાર કરવા લાકડાને છોલી ઘાટ આપનાર કારીગર
**ડોળિયો** વિ., પું, [જુઓ 'ડોળી' + ગુ. ઇયું' ત. પ્ર.] 'ડોળી ઉપાડનાર ભોઈ કે મજૂર, ડોળીવાળો
**ડોળી**$^{1}$ સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોળ$^{1}$' + ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ડોળ.' [ડોળઘાલુ, દંભી. (૨) પું. બળદ
**ડોળી**$^{2}$ (ડૉળી-) વિ. [જુઓ 'ડોળ$^{3}$' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.]
**ડોળી**$^{3}$ સ્ત્રી. [સં. दोलिका > પ્રા. दोलिआ] પહાડ કે ઊંચાઈએ ચડવા માટે કે માંદાં વૃદ્ધ વગેરેને દૂર લઈ જવા માટે માંચીના રૂપની પાલખી. [૦ આવવી (રૂ.પ્ર.) માઠા

સમાચાર આવવા. (૨) નુકસાન થવું. ૦ઓ વળવી (ડોળિયો-) (રૂ.પ્ર.) ભારે નુકસાન થવું]

ડોળી-હુ(-હૂ)ગો(-ઘો) પું. [ઉત્તર પદ જુઓ 'હુ(-હૂ)ગો-(-ઘો).'] નાળિયેરની આખી કાચલીનો બનાવેલો હુક્કો

ડોળો[1] પું. [જુઓ 'ડોળ[1]' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ડોળ.[1]'

ડોળો[2] પું. રાજપૂતોમાં દીકરીનું પ્રથમ વાર સાસરે જવું એ, ઓઝણું. (૨) દોહદ, ગર્ભવતીની ઇચ્છા

ડોળો[3] પું. [મરા. ડોળા] આંખનો લંબગોળ અવયવ. (૨) (લા.) દૃષ્ટિ, નજર. (૩) મોરપીંછમાંનો ચાંદલો. [-ળા ઊઘડવા (રૂ.પ્ર.) સમઝ આવવી. -ળા ઊંચે ચડી(-ઢી) જવા (રૂ.પ્ર.) આશ્ચર્ય પામવું. -ળા કકડાવવા (રૂ.પ્ર.) ગુસ્સે થવું. -ળા કાઢવા (રૂ.પ્ર.) ધમકાવવું. -ળા ખેંચાવવા (-ખેંચાવવા) (રૂ.પ્ર.) રાહ જોવડાવવી. -ળા ઢપ(-બ)-કાવવા (રૂ.પ્ર.) ટગર ટગર જોયા કરવું. -ળા ફાટી જવા (રૂ.પ્ર.) ભારે ભય લાગવો. (૨) મરણ થવું. -ળા ફાડવા (રૂ.પ્ર.) તાકીને જોવું. -ળા ફેરવવા (રૂ.પ્ર.) (તુચ્છકારમાં) જોઈ રહેવું. -ળા બોચીએ જવા (-બોચિયે-) (રૂ.પ્ર.) નવાઈથી જોઈ રહેવું. (૨) મગરૂરી બતાવવી. -ળા ભરવા (રૂ.પ્ર.) ઝારની કલમ કરવી. ૦ ઊંચે જવો (રૂ.પ્ર.) અભિમાન કરવું. ૦ કાઢવો, ૦ દેખાડવો, ૦ ફાડવો (રૂ.પ્ર.) ગુસ્સે થવું. ૦ ખૂંપવો (રૂ.પ્ર.) ફાવવું. ૦ ચસકવો (રૂ.પ્ર.) સામાનું સારું લઈ લેવાની લાલચ કરવી. ૦ ઢપ(-બ)કવો (રૂ.પ્ર.) અદેખાઈ કરવી. ૦ ફટકવો (રૂ.પ્ર.) મરવાની અણીએ પહોંચવું. ૦ ફરવો (રૂ.પ્ર.) નજરમાં લેવાવું. (૨) ગુસ્સાની લાગણી થવી. (૩) અવકૃપા થવી. ૦ ફૂટવો (રૂ.પ્ર.) આંધળા થવું. (૨) અવિચારી થવું. ૦ ફેરવવો (રૂ.પ્ર.) કરડી નજરે જોવું. (૨) મરવાની અણીએ પહોંચવું. ૦ રાખવો (રૂ.પ્ર.) સંભાળ રાખવી. ૦ હોવો (રૂ.પ્ર.) ધ્યાનમાં હોવું]

ડોંખારવું (ડોંખારવું) અ.ક્રિ. [રવા.] (બળદનું) ભાંભરવું

ડોંખાર (ડોંખાર) પું. [જુઓ 'ડોંખારવું.'] (બળદ કે આખલાનું) ભાંભરવું એ [કુડતું

ડોંગરું (ડોંગરું) ન. લાંબી બાંયવાળું કમર સુધીનું કસવાળું

ડોંગ (ડોંગ) પું. [રવા.] ઘંટનો મોટો અવાજ [ઊંડાઈ

ડોંગાઈ (ડોંગાઇ) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોંગું' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.]

ડોંગાટવું (ડોંગાટવું) સ.ક્રિ. [રવા.] લાકડીથી મારવું

ડોંગી (ડોંગી) સ્ત્રી. ચમચી

ડોંગું (ડોંગું) વિ. [રવા.] ઊંડું. (૨) અતિ સ્થૂળ

ડોંગો (ડોંગો) પું. ચણતર-કામ એકસરખું કરવા અને હવાની અસર રોકવા લગાવવામાં આવતી તળી

ડોંચ (ડોંચ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોંચવું.'] ટોંક ટોંક કરવું એ

ડોંચામણી (ડોંચામણી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ડોંચવું' + ગુ. 'આમણી' કૃ.પ્ર.] ટોંક ટોંક કરવાની ક્રિયા, ઘઘલાવ્યા કરવું એ

ડોંચવું (ડોંચવું) સ.ક્રિ. [રવા.] ટોકવું, ઠપકો આપવો. (૨) ખેંચીને અટકાવવું. ડોંચાવું (ડોંચાવું) કર્મણિ., ક્રિ. ડોંચાવવું (ડોંચાવવું) પ્રે., સ.ક્રિ. [ઘોડાનું મોઢું ઊંચું કરવું

ડોંચાવવું (ડોંચાવવું) જુઓ 'ડોંચવું'માં. (૨) લગામ ખેંચી

ડોંચાવું (ડોંચાવું) જુઓ 'ડોંચવું'માં.

ડોંડો (ઢોંડો) પું. એક શિંગડાવાળો બળદ

ડોંઢ (ડોંઢ્ય) સ્ત્રી. ગમે તે રીતે વાતનો અંત લાવવાની ક્રિયા

ડ્યૂટી સ્ત્રી. [અં.] ફરજ. (૨) જકાત, મહેસૂલ

ડ્રગિસ્ટ વિ.,પું. [અં.] દવા વેચનાર વેપારી

ડ્રગ્ઝ ન.,બ.વ. [અં.] અંગ્રેજી વનસ્પતિજન્ય ઔષધો

ડ્રમ ન. [અં.] પડઘમ વાજાંવાળાઓનો મોટો ઢોલ

ડ્રાઇવર વિ., પું. [અં.] મોટર વગેરે વાહનો ચલાવનાર કામદાર. (૨) સ્ક્રૂ પીલવાનો ખીલો કે સાધન [ક્રિયા

ડ્રાઇવિંગ (-વિઙ્ગ) ન. [અં.] મોટર વગેરે વાહન ચલાવવાની

ડ્રાફ્ટ પું. [અં.] ખરડો, મુસદ્દો, ડોળિયું. (૨) એક બૅંકની એની બીજી શાખા ઉપર લખાતી હૂંડી. (૩) કૂકીથી રમાતી એક અંગ્રેજી રમત

ડ્રાફ્ટ્સ-મૅન પું. [અં.] નકશો બનાવનાર કામદાર

ડ્રામ પું. [અં.] પ્રવાહીનું એક અંગ્રેજી માપ (લગભગ જૂની એકઆની ભારનું)

ડ્રામા પું. [અં.] નાટક, ખેલ [એવા પ્રકારનું

ડ્રામેટિક વિ. [અં.] નાટકીય. (૨) ઊડીને નજરમાં આવે

ડ્રાંઉં ડ્રાંઉં ક્રિ.વિ. [રવા.] દેડકાંનો અવાજ થાય છે એમ

ડ્રિલ સ્ત્રી. [અં.] શારડી. (૨) કવાયત, શારીરિક તાલીમ

ડ્રિલ-માસ્તર પું. [+અં. માસ્ટર્] ડ્રિલ કરાવનાર શિક્ષક

ડ્રિલર ન. [અં.] કાણું પાડવાનું સાધન

ડ્રિલિંગ (ડ્રિલિઙ્ગ) ન. [અં.] જમીનમાં શારડીથી ઊંડે સુધી કાણું કરવાની ક્રિયા, શાર-કામ

ડ્રિલિંગ-મશીન (ડ્રિલિઙ્ગ-) ન. [અં.] શારડીથી પદાર્થમાં કે જમીનમાં કાણું પાડવાનું યંત્ર

ડ્રેજર ન. [અં.] નદી તળાવ સમુદ્રની ખાડી વગેરેમાંનો કાદવ કાઢવાનું યાંત્રિક વહાણ, કાંપ-યંત્ર

ડ્રેજિંગ-ઇજનેર (ડ્રેજિઙ્ગ-) પું. [અં.+જુઓ 'ઇજનેર.'] ડ્રેજર ઉપર કામ કરનાર યંત્રવિદ

ડ્રેજિંગ-માસ્તર (ડ્રેજિઙ્ગ-) પું. [+જુઓ 'માસ્તર.']

ડ્રેજિંગ-સુપરવાઇઝર (ડ્રેજિઙ્ગ-) પું. [અં.] ડ્રેજર-કામની દેખરેખ રાખનાર

ડ્રેન(ઇ)જ સ્ત્રી. [અં.] ગટર, નીક [જમીનનો ભાગ

ડ્રેન(ઇ)જ-વિસ્તાર પું. [+સં.] ગટર-કામ થયું હોય તેવો

ડ્રેસ પું. [અં.] પોશાક, પહેરવેશ, લેબાસ

ડ્રેસર વિ. [અં.] પોશાક તૈયાર કરનાર કે પહેરાવનાર

ડ્રેસિંગ (ડ્રેસિઙ્ગ) ન. [અં.] (ખાસ કરી જખમ ઉપર) બાંધવાની ક્રિયા

ડ્રૉ ક્રિ.વિ. [અં.] રમતમાં હાર-જીત ન થતાં એનું એ મુલતવી રહે એ. (૨) બૅંક વગેરેમાંથી નાણાં ઉપાડી લેવાય એમ

ડ્રૉઇંગ (-ઇઙ્ગ) ન. [અં.] આકૃતિનું અંકન, આલેખન, ચિતરામણ. (૨) લૉટરીમાં ઇનામી નંબર કાઢવાની ક્રિયા

ડ્રૉઇંગ-રૂમ (-ઇઙ્ગ-) પું. [અં.] દીવાનખાનું, મુલાકાતી માટેનો મકાનમાંનો ખંડ

ડ્રૉપ પું. [અં.] (ભાવ-તાલનું) ઊતરી જવું એ. (૨) (પરીક્ષા વગેરેમાં) ન બેસવું એ. (૩) ટીપું, બિંદુ [જવનિકા

ડ્રૉપ-સીન પું. [અં.] (નાટક વગેરેમાં પડતો) મુખ્ય પડદો,

ડ્રૉપ્સી પું. [અં.] જલંદરનો રોગ, જળોદર



બ્રાહ્મી નાગરી ગુજરાતી

**ઢ**[1] પું [સં.] ભારત-આર્ય વર્ણમાળાનો મૂર્ધન્ય ઘોષ મહાપ્રાણ વ્યંજન. શબ્દ એકલો હોય કે સમાસના ઉત્તરપદમાં હોય, એના આરંભમાં આવતો 'ઢ' તત્સમ તદ્ભવ તેમજ દેશ્ય શબ્દોમાં હંમેશાં મૂર્ધન્ય હોય છે. જ્યારે એ શબ્દોની વચ્ચે એકવડો હોય કે ભૂતકૃદંતના 'યું' પ્રત્યયવાળો હોય યા શબ્દાંતે શાંત દ્રુત કે લઘુપ્રયત્ન કહેવાતા 'અ'કાર સાથે હોય ત્યારે એવો એકવડો 'ઢ' મુખ્યત્વે મધ્ય ગુજરાતમાં તાલવ્ય કિંવા મૂર્ધન્યતર ઉચ્ચરિત થાય છે. સર૦ હિંદી પરિસ્થિતિ. 'કઢી' 'લોઢું' 'મઢી' અને 'કાઢ્યું' વગેરેમાં આ ઉચ્ચારણ અનુભવાય છે. અનુનાસિક સ્વર પછી પણ મધ્ય ગુજરાતમાં એ તાલવ્ય કિંવા મૂર્ધન્યતર છે: 'સાંઢ' 'વાંઢો' 'મીંઢો' વગેરે. સૌરાષ્ટ્ર ઉત્તરગુજરાત અને કચ્છમાં બધા જ સંયોગોમાં આવો એકવડો 'ઢ' શુદ્ધ મૂર્ધન્ય છે. ગુજરાતી ભાષામાં મોટે ભાગે આ વર્ણ અવાંતર ભૂમિકામાંથી ઙ્ઢમાંથી આવ્યો છે. મઠ > પ્રા. મઢ જેવો ક્વચિત્ અપવાદ છે, પણ એનું ઉચ્ચારણ મધ્ય ગુજરાતને અપવાદે મૂર્ધન્ય જ છે.

**ઢ**[2] વિ. [છેક બ્રાહ્મી લિપિના કાલથી 'ઢ' વર્ણના આકારમાં છેક ગુજરાતી લિપિ સુધીમાં રૂપ ન બદલાયું હોવાને કારણે વિદ્યા ન ચડે તેવી વ્યક્તિ માટે] (લા.) ભણવામાં ઠોઠ. (૨) અભણ. (૩) મૂર્ખ ગમાર

**ઢઉ (ઢૌ)** ન. [આફ્રિકી 'ધાઉ,-વ'] વહાણનો એક પ્રકાર બગલા-વહાણ. (૨) રેતીનો ઢગલો, ઢસો. (૩) સુરત બાજુનું એ નામનું એક ગામ (ન. મા.) (સંજ્ઞા.)

**ઢકળાવું** અ.ક્રિ. મૂંઝાવું, દુઃખ પામવું [અઢકવું એ

**ઢકો** પું. કાંઈ પણ જણાવવા સામાને કોણીથી ધીમે રહી

**ઢ-કાર** પું. [સં.] 'ઢ' વર્ણ. (૨) 'ઢ' ઉચ્ચારણ

**ઢકારાંત** (-રાન્ત) વિ. [+ સં. अन्त] જેને છેડે 'ઢ' વર્ણ છે તેવું (પદ શબ્દ વગેરે) [વ્યવહાર

**ઢકોસલાં** ન., બ.વ. આભાસ, મિથ્યા દેખાવ. (૨) કપટ-

**ઢક્કા** સ્ત્રી. [સં.] મોટો ઢોલ કે નગારું

**ઢક્કા-રવ** પું. [સં.] મોટા ઢોલ કે નગારાનો અવાજ

**ઢગ**[1] પું. ગંજ, ઢગલો, ખડકલો. (૨) (-ગ્ય) વિ. (લા.) ઘણું (સંખ્યામાં)

**ઢગ**[2] (-ગ્ય) સ્ત્રી. [સૌ.] પરણેલી કન્યાનું આણું વાળવા આવતાં વરપક્ષનાં માણસોનો સમૂહ

**ઢગ-બાજી** સ્ત્રી [જુઓ 'ઢગ[1]' + 'બાજી.'] પત્તાંની એક રમત

**ઢગર** પું. [જુઓ 'ઢગ.[1]'] ઢગલો, ગંજ

**ઢગરું** વિ. [+ ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] (લા.) મૂર્ખ, બેવકૂફ. (૨) ન. નિતંબ, ફૂલો [પગારનો સિપાઈ

**ઢગરો** પું. [જુઓ 'ઢગરું'.] નિતંબ, ફૂલો. (લા.) હલકા

**ઢગલ** પું. આંખનો ડોળો. (૨) માટીનું ઢેકું

**ઢગલા-પાંચ(-ચે)મ** (-મ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢગલો' + 'પાંચ(-ચે)મ.'] પાંચમનો નદીએ જઈ નદીની રેતીમાં કળશો દાટી એના ઉપર રેતીની ઢગલી કરી પૂજન કરવાનો એક હિંદુ તહેવાર. (સંજ્ઞા.)

**ઢગલા-બંધ** (-બન્ધ) વિ. [જુઓ 'ઢગલો' + ફા 'બન્દ્.'] ઢગલેઢ-ગલા, પુષ્કળ, થોક-બંધ, બેશુમાર

**ઢગલા-બાજી** સ્ત્રી.[જુઓ 'ઢગલો' + બાજી.'] જુઓ 'ઢગ-બાજી.'

**ઢગલા-મોઢે** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઢગલો' + 'મોઢું' + ગુ. 'એ' ત્રી. વિ., પ્ર.] (લા.) જુઓ 'ઢગલા-બંધ.' [જ નાનો ઢગલો

**ઢગલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢગલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] બહુ

**ઢગલે-ઢગલા** વિ. [જુઓ 'ઢગલો' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર. + 'ઢગલો' બ.વ.] જુઓ 'ઢગલા-બંધ.'

**ઢગલો** પું. [જુઓ 'ઢગ' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] કાંઈક નાનો ઢગ, ખડકલો. [૦ **થઈ જવું**, ૦ **થઈ પડવું** (રૂ.પ્ર.) થાકાને લોથ થઈ જવું. (૨) ઘણું પ્રાપ્ત થવું]

**ઢગે-ઢગ** ક્રિ. વિ. [જુઓ 'ઢગ' + ગુ. 'એ' સા. વિ., પ્ર. + 'ઢગ.'] એક પર એક એમ અનેક ઢગ હોય એ રીતે

**ઢગું** વિ. [જુઓ 'ઢગ[1]' + 'ઉં' ત.પ્ર.] (લા.) મોટા શરીરવાળું મૂર્ખ

**ઢગો** વિ., પું. [જુઓ 'ઢગું.'] બળદ, ઢાંઢો

**ઢચ** વિ. [રવા.] ઢીલું ('ઢીલું' સાથે જ વપરાય છે.)

**ઢચક**, ૦ **ઢચક** ક્રિ.વિ. [રવા] 'ઢચક' એવા અવાજ સાથે

**ઢચકાવવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ઢચક,'–ના.ધા.] 'ઢચક ઢચક' એવા અવાજથી પાણી પીધે જવું

**ઢચકાવું** અ.ક્રિ. [રવા.] જમીન ઉપર ચાલતાં ખાડો વગેરે આવતાં શરીરને લચક લાગવી, ધ્રચકાવું

**ઢચકાળ** વિ. [જુઓ 'ઢચકાવું' + ગુ. 'આળ' કૃ.પ્ર.] (લા.) મોજીલું, આનંદી [આનંદ

**ઢચકાળો** પું. [જુઓ 'ઢચકાવું' + ગુ. 'આળું' કૃ.પ્ર.] મોજ,

**ઢચર** પું. ધંધો. (૨) કારભાર. (૩) જંજાળ. (૪) બખેડો, ઝઘડો. [૦ **ફેલાવવો** (રૂ.પ્ર.) તૈયારી કરવી. ૦ **બાંધવો** (રૂ.પ્ર.) દેખાવ કરવો]

**ઢચરું** જુઓ 'ઠચરું.' [મગુ, અસ્થિર

**ઢચુ-પચુ** [અનુ.] વિચારમાં શિથિલ, અદબદ રાખતું, ડગુ-

**ઢચૂક**, ૦ **ઢચૂક** ક્રિ.વિ. [રવા.] પાણી પીતાં અવાજ થાય એમ

**ઢચ્ચર** વિ. જુઓ 'ઠચરું'—'ઢચરું.'

**ઢચ્ચી** સ્ત્રી. છેતરપીંડી

**ઢટી** સ્ત્રી. લંગોટી, કોપીન. (૨) ટૂંકા પનાની મુગટી

**ઢડ** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ઢડ' એવા અવાજથી

**ઢડકો** જુઓ 'ઢેડકો.'

**ઢઢિયો** પું. જમીનની સપાટીએ કે દીવાલ ઉપર કરવામાં આવતી ગારનું પહેલું પડ

**ઢ(૦ણ)ઢણવું** અ.ક્રિ. [રવા.] ઢણકાર સાથે વાગવું. (૨) ઢણકાર સાથે ધ્રૂજી ઊઠવું. **ઢ(૦ણ)ઢણાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઢ(ણ્ણ)ઢણાટ** પું. [+ ગુ. 'આટ' ત.પ્ર.] 'ઢણ ઢણ' એવો અવાજ, ઢણકાર

**ઢ(ણ્ણ)ઢણાવવું** જુઓ 'ઢ(ણ્ણ)ઢણવું'માં.

**ઢઢળાવું** અ.ક્રિ. [અનુ.] શરીર ક્ષીણ થવું. (૨) નરમ થઈ જવું. (૩) નાહિંમત થવું. (૩) કબજામાં ન રહેવું. **ઢઢળાવાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઢઢળાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઢઢળાવવું, ઢઢળાવાવું** જુઓ 'ઢઢળવું'માં.

**ઢઢિયું** ન. માટલાના અડધિયા નીચે અગ્નિ કરી તળાની ઉપરની બાજુએ રોટલા ચોડવવાને માટેનું કરેલું એ સાધન

**ઢઢુ-મઢુ** ક્રિ.વિ. (શરીર) ઢંકાઈ જાય એમ

**ઢઢું** વિ. [જુઓ 'ઢ' દ્વારા.] મૂર્ખ (૨) ન. દૂબળું નાનું ચોડું

**ઢડ્ઢો**[1](-ઢડ્ઢો) પું. પતંગનો વચલો મોભ

**ઢડ્ઢો**[2](-ઢડ્ઢો) પું. હરખ

**ઢઢ્ઢો**[1] પું. 'ઢ' વર્ણ. (૨) 'ઢ' ઉચ્ચારણ [**૦ આવડવો** (રૂ.પ્ર.) કૈં જ ન આવડવું, મૂર્ખ હોવું]

**ઢઢ્ઢો**[2-3] જુઓ 'ઢડ્ઢો.[1-2]'

**ઢણક** પું. [રવા.] ઢંગ, રીતભાત, હાલચાલ, વર્તન

**ઢણક(-કા)વું** અ.ક્રિ. [રવા.] 'ઢણક' એવો અવાજ કરવો. (૨) રઝળવું, રખડવું

**ઢણકો** પું. ઊંઘનું ઝોકું

**ઢણ ઢણ** ક્રિ.વિ. [રવા] 'ઢણ ઢણ' એવા અવાજથી (ઢોલનો)

**ઢણઢણવું** જુઓ 'ઢ(ણ્ણ)ઢણવું.' ઢણઢણાવું ભાવે., ક્રિ. **ઢણઢણાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઢણઢણાટ** જુઓ 'ઢ(ણ્ણ)ઢણાટ'. [ઢણવું'માં.

**ઢણઢણાવવું, ઢણઢણાવું** જુઓ 'ઢણઢણવું'—'ઢ(ણ્ણ)-

**ઢનેક** ન. મોટી ચાંચવાળું એ નામનું એક પક્ષી

**ઢપ, ૦ ઢપ**[1] ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ઢપ' એવા અવાજથી

**ઢપ-ઢપ**[2] (ઢપ્ય-ઢપ્ય) સ્ત્રી. ચાલ, રીત, ઢબ

**ઢપઢપાવવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ઢપ ઢપ,'–ના. ધા.] 'ઢપ ઢપ' એવો અવાજ કરવો

**ઢપવું** અ.ક્રિ. ઢંકાવું. [**ઢપી જવું** (રૂ.પ્ર.) મરણ પામવું]

**ઢપ્પાલ** વિ. [રવા.] ઘણું મોટું, જખ્ખર, ખખડધજ

**ઢફ**[1] ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ઢફ' એવા અવાજથી

**ઢફ**[2] (-ફ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] કોડીની રમતમાં દાણ નાખતાં જયાં કોડી પડે ત્યાં જ સ્થિર રહે એ સ્થિતિ

**ઢ(-ઘ)ફડું(-લું)** વિ. જાડું

**ઢફાલી** વિ.,પું. તંબૂરો વગાડનાર

**ઢફો** પું. ધૂળનો ઢગલો [આંધળું ધબ

**ઢબ**[1] ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ઢબ' એવા અવાજ સાથે. (૨) તદ્દન

**ઢબ**[2] સ્ત્રી. પ્રકાર, પદ્ધતિ, રીત, છટા [રીતભાત

**ઢબ-છબ** (-બ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢબ[2]'+'છબવું.'] રહેણી-કરણી,

**ઢબ ઢબ** ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ઢબ ઢબ' એવા અવાજથી

**ઢબઢબવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ઢબઢબ,'–ના.ધા.] 'ઢબ ઢબ' એવો અવાજ કરવો. **ઢબઢબાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઢબઢબાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.

**ઢબઢબાટ** પું. [જુઓ 'ઢબઢબવું' + ગુ. 'આટ' કૃ. પ્ર.] 'ઢબ ઢબ' એવો અવાજ

**ઢબઢબાવવું, ઢબઢબાવું** જુઓ 'ઢબઢબવું'માં.

**ઢબઢબિયાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'ઢબઢબવું' + 'ઇયું' કૃ. પ્ર.] ઢબઢબાટ [સરળું, છટાદાર. (૨) દેખાવડું

**ઢબ-દાર** વિ. [જુઓ 'ઢબ[2]' + ફા.પ્રત્યય.] ઢબવાળું, પદ્ધતિ-

**ઢબરાવવું, ઢબરાવું** જુઓ 'ઢાબરવું'માં.

**ઢબલ** વિ. હૃષ્ટ-પુષ્ટ, સ્થૂલ

**ઢબલી** સ્ત્રી. નાની ટેકરી

**ઢબલું** વિ. છીછરું

**ઢબવું** અ.ક્રિ. [રવા.] 'ઢબ ઢબ' એવો અવાજ કરવો. (૨) હાથ-પગ પછાડીને તરવું. **ઢબાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઢબાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઢબાવવું, ઢબાવું** જુઓ 'ઢબવું'માં. [પદ્ધતિસરનું

**ઢબીલું** વિ. [જુઓ 'ઢબ[2]' + ગુ. 'ઈલું' ત.પ્ર.] ઢબવાળું,

**ઢબુ**[1](-બૂડી) સ્ત્રી. ચીંથરાંની ઢીંગલી (બાળકોની ભાષામાં)

**ઢબુ**[2](-બ્બુ) પું. [રવા.] અંગ્રેજી સમયના જૂના ચલણનો બે પૈસાની કિંમતનો ત્રાંબાનો સિક્કો. આજના નયા ત્રણ પૈસાની સમાન). (લા.) વિ. મૂર્ખ, બેવકૂફ

**ઢબુકાવવું, ઢબુકાવું** જુઓ 'ઢબૂકવું'માં.

**ઢબુડા(-રા)વવું, ઢબુડા(-રા)વું** જુઓ 'ઢબૂડ(-ર)વું'માં.

**ઢબુ(-બૂ)વું** વિ. [જુઓ 'ઢબું' + ગુ. 'ઉ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] (લા.) મૂર્ખ, બેવકૂફ. (૨) જાડું ને જડ જેવું. (૩) નમાલું. (૪) ભડવાઈ કરનારું

**ઢબુ(-બૂ)વો** વિ., પું. [જુઓ 'ઢબુવું.'] જુઓ 'ઢબુ.[2]'

**ઢબું(-બ્બું)** વિ. [રવા.] જુઓ 'ઢબુવું.'

**ઢબૂક** ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ઢબૂક' એવા અવાજથી

**ઢબૂકડી** સ્ત્રી. [જુએ 'ઢબૂકડું'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) સ્ત્રીની ગુહ્યેંદ્રિય

**ઢબૂકડું** વિ. [જુઓ 'ઢબુ[1]' દ્વારા.] બહુ નાનું અને જાડું. (૨) ન. નાનો ઘડો. (૩) ઘડા વગેરેનું ઢાંકવાનું મોટા કોડિયા જેવું વાસણ. (૪) કાનની બૂટમાં પહેરવાનું ડોળિયું

**ઢબૂકવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ઢબૂક,'–ના.ધા.] 'ઢબૂક' એવો અવાજ કરવો. (૨) પાણીમાં ડૂબકાં ખાવાં. **ઢબુકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઢબુકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઢબૂકિયો** પું. [જુઓ 'ઢબૂક + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] છીછરા કૂવા કે ખાડામાંથી પાણી કાઢવાનું યંત્ર, ઢીંકવો

**ઢબૂડ(-ર)વું** સ.ક્રિ. [રવા.] પૂરું ઢંકાઈ રહે એમ ઓઢાડવું (જેથી રક્ષણ મળે અને હવા વગેરે ન લાગે). **ઢબુડા(-રા)વું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઢબુડા(-રા)વવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઢબૂડી** વિ., સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢબૂડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાની જાડી સ્ત્રી. (૨) ઢીંગલી. (૩) લાકડાની પતળી

**ઢબૂડું** વિ. [જુઓ 'ઢબુ[1]' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] નાનું અને જાડું [ચીંથરાનો ઢીંગલો

**ઢબૂડો** વિ.,પું. [જુઓ 'ઢબૂડું.'] નાનો જાડો માણસ. (૨)

**ઢબૂરવું** જુઓ 'ઢબૂડવું.' **ઢબુરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઢબુરાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. ['ઢબુવું.'

**ઢબૂલું** વિ. [જુઓ 'ઢબુ[1]' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ

**ઢબૂવું** જુઓ 'ઢબુવું.'

**ઢબૂવો** જુઓ 'ઢબુવો.' [ફરી ચડાવેલી ધૂળ કે માટી

**ઢબો(-બ્બો)** પું. [રવા.] કોઈ પણ છોડના મૂળ પાસે ભેગી

**ઢબ્બલ** વિ. [રવા.] (લા.) ટૂંકું અને જાડું

**ઢબ્બુ** જુઓ 'ઢબુ.'

**ઢબ્બું** જુઓ 'ઢબું.²'

**ઢબ્બૂસ** વિ [ જુઓ 'ઢબૂસ.' ] (લા.) જાડું અને ભારે. (૨) કદરૂપું, બેડોળ [ઢબ્બૂસ-પણું

**ઢબ્બૂસાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢબ્બૂસ' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.]

**ઢબ્બો** જુઓ 'ઢબો.'

**ઢમ** ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ઢમ' એના અવાજ સાથે. (૨) (લા.) ફૂલેલું. (૩) પોલું. (૪) અક્કલ વિનાનું

**ઢમક, ૦ ઢમક** ક્રિ.વિ. [રવા.] ઢોલ વગેરેનો અવાજ થાય એમ [ઢમક.'

**ઢમક-ઢોલ** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઢમક' + 'ઢોલ.'] જુઓ 'ઢમક

**ઢમક-ઢોલી** વિ. [ + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઢોલના ઢમકાર સાથેનું

**ઢમકવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ઢમક,'–ના.ધા.] 'ઢમક' એવો અવાજ કરવો, (ઢોલ વગેરે વાદ્યોનો). (૨) (લા.) નખરાં કરવાં. **ઢમકાવું** ભાવે ક્રિ. **ઢમકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઢમકારો** પું. [રવા.] 'ઢમ' એવો અવાજ (ઢોલ વગેરેનો)

**ઢમકાવવું, ઢમકાવું** જુઓ 'ઢમકવું'માં.

**ઢમકો** પુ. [જુઓ 'ઢમક' + ગુ. 'ઓ' ત. પ્ર.] જુઓ 'ઢમકારો., (૨) અધોવાયુ છૂટવાનો અવાજ

**ઢમટાં(-તાં)** ન., બ.વ. અડદ અને બીજા કઠોળનો લોટ મેળવી બનાવેલા પાપડ

**ઢમ ઢમ** ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ઢમ ઢમ' એવા અવાજથી

**ઢમઢમવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ઢમ ઢમ,'–ના.ધા.] 'ઢમ ઢમ' એવો અવાજ કરવો. **ઢમઢમાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઢમઢમાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઢમઢમાવવું, ઢમઢમાવું** જુઓ 'ઢમઢમવું'માં.

**ઢમ-ઢોલ** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઢમ' + 'ઢોલ.'] ઢોલના દેખાવનું, ઢોલની જેમ ફૂલેલું. (૨) (૨) (લા.) આડંબરી, ડોળી

**ઢમણી** સ્ત્રી. બળદનો સગરામ

**ઢમતાં** જુઓ 'ઢમટાં.' એ નામની એક રમત

**ઢમ(-મા)-પાટુડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢમ' + 'પાટુડી.'] (લા.)

**ઢમાક** ક્રિ.વિ. [રવા.] ઢોલનો અવાજ થાય એમ

**ઢમા-પાટુડી** જુઓ 'ઢમ-પાટુડી.'

**ઢયડવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ઢરડવું,'–પ્રવાહી ઉચ્ચારણ; જુઓ 'ઢૈડવું' પણ.] જુઓ 'ઢરડવું.' **ઢયડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઢયડાવવું** પ્રે. સ.ક્રિ.

**ઢયડાવવું, ઢયડાવું** જુઓ 'ઢયડવું'માં.

**ઢયડો** પું. [જુઓ 'ઢરડો.,'–પ્રવાહી ઉચ્ચારણ; જુઓ 'ઢૈડો.' પણ.] જુઓ 'ઢરડો.'

**ઢર-કવો** પું. જંગલી કાગડો

**ઢરડ** ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ઢરડ' એવા અવાજ સાથે

**ઢરડકો** પું. [જુઓ 'ઢરડ' + ગુ. 'કો' સ્વાર્થે ત.પ્ર., વળી 'ઢૈડકો.'] 'ઢરડ' એવો અવાજ. (૨) ઢરડનો અવાજ

**ઢરડ ઢરડ** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઢરડ,'–દ્વિર્ભાવ.] 'ઢરડ' એવો સતત અવાજ થાય એમ

**ઢરડવું** સ.વિ. [રવા., જુઓ 'ઢૈડવું' પણ.] (પદાર્થ જમીનની લગોલગ રહે એમ) ખસેડવે જવું, ઘસડી લઈ જવું, ઢ-સડવું. ૨) (લા.) જેવું તેવું લખી નાખવું. ઢરડાવું કર્મણિ., ક્રિ. **ઢરડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઢરડાવવું, ઢરડાવું** જુઓ 'ઢરડવું'માં.

**ઢરડિયો** પું. [જુઓ 'ઢરડ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.; જુઓ 'ઢૈડિયો' પણ.] લિસોટો

**ઢરડો** પું. [જુઓ 'ઢરડવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] સખત કામગીરી, ઢસરડો, ઢૈડો, વૈતરું, ભારરૂપ કામકાજ. (૨) (લા.) મરેલાં ઢોરને લઈ જવાનું ચમારને અપાતું મહેનતાણું

**ઢરણ (-ણ્ય)** સ્ત્રી. ચળ, વલૂર, ખંજોળ

**ઢવ (-વ્ય)** સ્ત્રી. તાકાત, શક્તિ, કૌવત, બળ

**ઢવવું** અ.ક્રિ. પાસે જવું કે આવવું. (૨) નમી પડવું. (૩) લાગવું, ચોંટવું. **ઢવાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઢવાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઢવાવવું, ઢવાવું** જુઓ 'ઢવવું'માં. [ભડવો

**ઢવો, ઢવ્વૂસ, ઢવ્વો** પું. [અર. દૈયૂસ્ ] વેશ્યાનો દલાલ,

**ઢસ¹** વિ. [રવા.] તદ્દન ઢીલું ('ઢીલું ઢસ' એવો રૂ. પ્ર.)

**ઢસ²** પું. તમાકુનો દડ

**ઢસકારયાં** ન., બ.વ. પુષ્કળતા, બહોળપ

**ઢસકૂડું** વિ. નાનું, વામણું, બઠડું [થાય એમ

**ઢસડ, ૦ ઢસડ** ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ઢસડ' એવો અવાજ

**ઢસડ-પટ્ટી, -ટ્ટી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢસડવું' + 'પટ્ટી,-ટ્ટી.'] ઢસડવું–ઢસડાવું એ. (૨) (લા.) અનિચ્છાપૂર્વકની સતત કામગીરી, ઢસરડો

**ઢસડ-ફસડ** ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઢસડ,'- દ્વિર્ભાવ.] જોડા વગેરે ઢસડાય એમ [લેખન-કામગીરી

**ઢસડ-બારો** પું. [જુઓ 'ઢસડવું' દ્વારા.] અનિચ્છાપૂર્વકની

**ઢસ(૦ર)ડવું** સ.ક્રિ. [રવા.] ઘસડવું, ઘસડાય એમ ઢરડવું. (૨) (લા.) ઘરડી કાઢવું, લખી નાખવું. લખવામાં વેઠ ઉતારવી. (૩) સામાની ઇચ્છા વિના ખેંચી જવું. **ઢસ(૦ર)ડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઢસ(૦ર)ડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઢસ(૦ર)ડાવવું, ઢસ(૦ર)ડાવું** જુઓ 'ઢસ(૦ર)ડવું'માં.

**ઢસડિયું** ન. [જુઓ 'ઢસડવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] (લા.) કસ ન ચુસાય એવી સ્થિતિમાં રાખેલું ખેતર, સાંખુ

**ઢસડિયો** પું. [જુઓ 'ઢસડિયું.'] ગારનો જાડો કરેલો ઓળીપો

**ઢસયડો** પું. [જુઓ 'ઢસરડો,'–પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] જુઓ 'ઢસરડો.' [પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઢસરડવું** જુઓ 'ઢસડવું.' **ઢસરડાવું** કર્મણિ ,ક્રિ. **ઢસરડાવવું**

**ઢસરડાવવું, ઢસરડાવું** જુઓ 'ઢસરડવું'—'ઢસડવું'માં.

**ઢસરડો** પું. [જુઓ 'ઢસરડવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર., જુઓ 'ઢસયડો'–'ઢસૈડો' પણ.] ઢસડવાની ક્રિયા. (૨) (લા.) ભારે કામગીરી. (૩) દિલ વિના સતત કામ કર્યા કરવાની સ્થિતિ

**ઢસલું(-ળું)** વિ. ઢીલા સ્વભાવનું. (૨) સ્વમાનની લાગણી વિનાનું, નિર્માન. (૩) નિષ્કપટી. (૪) કાચા કાનનું

**ઢસ(૦ળ)વું** અ.ક્રિ. [રવા.] ઢગલો થઈને ધસી પડવું. **ઢસાવું, ઢસળાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઢસાવવું, ઢસળાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઢસળાવવું, ઢસળાવું** જુઓ 'ઢસવું'માં.

**ઢસળિયો** પું. ખેતરમાંનો મોલ ઉતારી તરતમાં જ વાવવામાં આવેલી શેરડીનો વાઢ

**ઢસણું** જુઓ 'ઢસલું.'

**ઢસાવવું, ઢસાવું** જુઓ 'ઢસવું'માં.

**ઢસું** ન., **-સો** પું. [જુઓ 'ઢસવું' + ગુ 'ઉં' કૃ.પ્ર.] રેતીનો જમાવ થયો હોય તેવો જમીનનો ઊંચો ભાગ, રેતી કે ધૂળનો જામેલો વિશાળ ઢગ

**ઢસૂક** ક્રિ. વિ. [રવા.] 'ઢસૂક' એવા અવાજ સાથે

**ઢસૂકલું** વિ. [રવા.] વાત વાતમાં રડી પડનારું, રોતલું

**ઢસેડો** પું. [જુઓ 'ઢસરડો'–'ઢસયડો,'- પ્રવાહી ઉચ્ચારણ] જુઓ 'ઢસરડો.' [(૩) એદી, આળસુ

**ઢસોર** વિ. [જુઓ 'ઢસ' દ્વારા.] ઢીલું. (૨) લાગણી-હીન.

**ઢળકવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ઢળવું' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે મધ્યગ.] એક બાજુ ઢળવું, લથી પડવું. **ઢળકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઢળકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઢળકાવવું, ઢળકાવું** જુઓ 'ઢળકવું'માં.

**ઢળવું** અ.ક્રિ. [દે.પ્રા. ढल] એક બાજુ લળી પડવું, ઢળકવું. (૨) ઊંધું પડી જવું. (૩) તરફ જવું કે વલણ થવું. (૪) નીચેની બાજુ જવું. (૫) પથરાવું. (૬) બીબામાં ઢાળો પડવો. [**ઢળી પડવું** (રૂ.પ્ર.) મરણ-દશામાં ગબડી પડવું]

**ઢળાવું** ભાવે.,ક્રિ. **ઢાળવું** પ્રે., સ.ક્રિ. **ઢળાવવું** પુનઃપ્રે., સ.ક્રિ. ['ઢળામણ,-ણી.'

**ઢળાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢાળવું' + ગુ. 'આઈ' કૃ.પ્ર.] જુઓ

**ઢળાઈ-કાર** વિ. [+ સં.] (ધાતુનો રસ) ઢાળવાનું કામ કરનાર, ઢાળ-ગર, 'કાસ્ટર'

**ઢળાણ** ન. [જુઓ 'ઢળાવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] ઢળતી બાજુ, ઢોળાવ, ઢાળ. (૨) (લા.) વલણ

**ઢળામણ** ન., **-ણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢાળવું' + ગુ. 'આમણ,-ણી' કૃ. પ્ર.] ઢાળવાની ક્રિયા (ધાતુ વગેરેના રસને). 'કાસ્ટિંગ.' (૨) ઢાળવાનું મહેનતાણું ['ઢળાણ.'

**ઢળાવ** પું. [જુઓ 'ઢળાવું' + ગુ. 'આવ' કૃ. પ્ર.] જુઓ

**ઢળાવવું, ઢળાવું** જુઓ 'ઢળવું'-'ઢાળવું'માં.

**ઢળિયાં** ન., બ.વ. સાડા પાંચના ગુણાકાર આપતો પાડો કે ઘડિયો (૨) ઢેકું. (૩) રેડું

**ઢળિયું**[૧] ન. [જુઓ 'ઢળવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] ઢળતું મેજ.

**ઢળિયું**[૨] ન. જુઓ 'ઢળિયાં.'

**ઢળિયો** પું. [જુઓ 'ઢળવું' + ગુ. 'ઇયું' કૃ.પ્ર.] ઢાળવાળો ભાગ, ઢોળાવ. (૨) ઢોરો, ઢસો, માટી ધૂળ કે રેતીનો થયેલો ટેકરો [એ, ઢળાણ, ઢળાવ

**ઢળૂકડું** ન. [જુઓ 'ઢળવું' દ્વારા.] એક બાજુ લળી પડવું

**ઢળૂકિયાં** ન., બ.વ. [રવા] થોડા પાણીવાળાં નવાણમાં નાહવા બેસવાની ક્રિયા [મરી ગયેલું, મૂઉં (ગાળ)

**ઢળ્યું** વિ. [જુઓ 'ઢળવું' + ગુ. 'યું' ભૂ.કૃ.] ઢળી પડેલું,

**ઢંક** (ઢઙ્ક) પું. [દે.પ્રા.] કાગડો

**ઢંકાવવું, ઢંકાવું** (ઢઙ્કા-) જુઓ 'ઢાંકવું'માં [**ઢંકાયેલું રતન** (ઢઙ્કા-), **ઢંકાયેલો હીરો** (ઢઙ્કા-) (રૂ.પ્ર.) જાહેરમાં ન આવેલ તેજસ્વી માણસ. **ઢંકાયેલી પીઠ** (ઢઙ્કા-) (રૂ.પ્ર.) છુપાઈ રહેલી કીર્તિ] ['ઢાંકવું-ઢૂંબવું'માં.

**ઢંકાવવું-ઢૂંકા(-બા)વવું, ઢંકાવું-ઢૂંકા(-બા)વું** (ઢઙ્કા-) જુઓ

**ઢંકી** (ઢઙ્કી) સ્ત્રી. ઘંટી જેવું સાધન

**ઢંકુણ**[૧] (ઢઙ્કુણ) પું. [દે.પ્રા.] માકડ

**ઢંકુણ**[૨] (ઢઙ્કુણ) પું એ નામનું એક વાજિંત્ર

**ઢંગ** (ઢઙ્ગ) પું., બ.વ. વર્તણૂક, વર્તન, રીતભાત. (૨) (લા.) વિવેક ['ઢંગ.' (લા.) આવડત, હોશિયારી

**ઢંગ-ઢાળ** (ઢઙ્ગ-) પું., બ.વ. [જુઓ 'ઢંગ' + 'ઢાળ.'] જુઓ

**ઢંગ-ધડો** (ઢઙ્ગ-) પું. [જુઓ 'ઢંગ' + 'ધડો.'] યોગ્ય પ્રકારની વર્તણૂક. (૨) વ્યવસ્થા [ઢંગવાળું, વ્યવસ્થિત

**ઢંગીલું** (ઢઙ્ગીલું) વિ. [જુઓ 'ઢંગ' + ગુ. 'ઈલું' ત. પ્ર.]

**ઢંચા** (ઢઞ્ચા) પું., બ.વ. સાડા ચારના ગુણાકારવાળો પાડો કે ઘડિયો, ઢીંચાં [ઢંઢેરો પીટનારો માણસ

**ઢંઢારચી** (ઢણ્ઢારચી), **ઢંઢારિયો** (ઢણ્ઢારિયો) વિ., પું. [રવા.]

**ઢંઢા(-ઢી,-ઢે)ર** (ઢણ્ઢા(-ણ્ઢી,-ણ્ઢે)ર) વિ. અંદરથી ખાલી મોટું બિહામણું, ઢમ-ઢોળ

**ઢંઢિવી** (ઢણ્ઢિવી) સ્ત્રી. શેરડીના ઉકાળેલા રસનો મેલ

**ઢંઢી** (ઢણ્ઢી) પું. ધાંધલ, તોફાન

**ઢંઢીર** (ઢણ્ઢીર) જુઓ 'ઢંઢાર.'

**ઢંઢેર**[૧] (ઢણ્ઢેર) વિ. જુઓ 'ઢંઢાર.'

**ઢંઢેર**[૨] (ઢણ્ઢેર) ન. ઉજ્જડ જગ્યા

**ઢંઢેરવું** (ઢણ્ઢેરવું) સ.ક્રિ. [રવા.] ઢંઢોળવું, હલબલાવવું. (૨) તપાસવું. **ઢંઢેરાવું** (ઢણ્ઢેરાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઢંઢેરાવવું** (ઢણ્ઢેરાવવું) પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઢંઢેરાવવું, ઢંઢેરાવું** (ઢણ્ઢે-) જુઓ 'ઢંઢેરવું'માં.

**ઢંઢેરો** (ઢણ્ઢેરો) પું [જુઓ 'ઢંઢેરવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] લોકોને વાદ્ય દ્વારા સભાન બનાવી કરવામાં આવતી જાહેરાત, 'પ્રોક્લેમેશન.' [૦ **પીટવો** (રૂ.પ્ર.) છાની વાત ખુલ્લી કરવી. (૨) ફજેતી કરવી]

**ઢંઢેલ** (ઢણ્ઢેલ) પું. તેલ અથવા ઘીનું કીટું

**ઢંઢેલવું** (ઢણ્ઢેલવું) સ.ક્રિ. [રવા] જુઓ 'ઢંઢેરવું.' (૨) (લા.) ખીજવવું. (૩) પજવવું

**ઢંઢોળ** (ઢણ્ઢોળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢંઢોળવું.'] હલબલાવી સભાન બનાવવું એ. (૨) શોધ ચલાવવી–ગોતવું એ

**ઢંઢોળવું** (ઢણ્ઢોળવું) સ.ક્રિ. [રવા.] હલબલાવી સભાન કરવું. (૨) શોધ કરવી, ગોતવું. **ઢંઢોળાવું** (ઢણ્ઢોળાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઢંઢોળાવવું** (ઢણ્ઢોળાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઢંઢોળાવવું, ઢંઢોળાવું** (ઢણ્ઢો-) જુઓ 'ઢંઢોળવું'માં.

**ઢંપાવવું, ઢંપાવું** (ઢમ્પા-) જુઓ 'ઢાંપવું'માં.

**ઢંસાવવું, ઢંસાવું** (ઢંસા-) જુઓ 'ઢાંસવું'માં.

**ઢાક**[૧] પું. [સં. ढक्का સ્ત્રી.] લડાઈનો મોટો ઢોલ કે નગારું

**ઢાક**[૨] (-ક્ય) સ્ત્રી. એ નામનું એક ઝાડ

**ઢાકડો** પું. શાકનો ધંધાદાર વેપારી, કાછિયો

**ઢાક-ઢોળ** પું. [જુઓ 'ઢોળ' દ્વારા.] આકાર, ઘાટ, દેખાવ

**ઢાકળો** પું. શરમ, લાજ. (૨) વિવેક, નમ્રતા, વિનય. (૩) વર્તણૂક, વર્તન, રીત-ભાત, ઢંગ. (૪) સમઝદારી, ડહાપણ. (૫) ઠેકાણું

**ઢા(-ઢાં)કો-ઢૂ(-ઢૂં)બો** પું. [જુઓ 'ઢાંકવું'–'ઢૂંબવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] રાતે સૂતાં પહેલાં કે બહાર ગામ જતાં પહેલાં ઘરના સામાનને તપાસી એને ઠેકાણે મૂકવા તેમજ ઢાંકવાની ક્રિયા [ભરડકું

**ઢાચલું** ન. ચોખા જુવાર વગેરેના જાડા લોટનું એક ખાદ્ય,

**ઢાટી** સ્ત્રી. ઘોડાના નાક સાથે બાંધેલો ગાળિયાવાળો અછોડો. [૦ **ચડા(-ઢા)વવી,** ૦ **દેવી,** ૦ **લગાડવી** (રૂ.પ્ર.) ઘોડાને મોઢે અછોડાનો ગાળિયો બાંધવો]

**ઢાડુ** પું. મેલ લૂંછવાનો કપડાનો ટુકડો

**ઢાડસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. મનનું મક્કમપણું. (૨) આરામ, વિશ્રાંતિ. (૩) ઉત્તેજન [(૩) વધારાનું

**ઢાઢ** વિ. નકામું, રદ્દી, જરૂર વિનાનું. (૨) સત્ત્વ વગરનું.

**ઢાઢ(-ઢે)ણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢાઢી' + ગુ. 'અ(-એ)ણ' ત.પ્ર.] ઢાઢી સાથે રમતો સ્ત્રીવેશધારી પુરુષ. (૨) 'ઢાઢી' જ્ઞાતિની સ્ત્રી. (સંજ્ઞા.) [મોઢેથી રડવાની ક્રિયા

**ઢાઢિયો** પું. [જુઓ 'ઢાઢી' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] (લા.)

**ઢાઢી** પું [વ્રજ., હિં.] ઢાઢણ સાથે રહી કૃષ્ણની લીલા ગાનારો પુરુષ. (૨) એ નામની એવી ધંધાદારી જ્ઞાતિનો પુરુષ. (સંજ્ઞા.)

**ઢાઢી-મેળો** પું. [જુઓ 'ઢાઢી' + 'મેળો.'] (લા.) હલકી વરણનાં ઘણાં માણસોનો મળેલો સમૂહ

**ઢાઢી-લીલા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢાઢી' + સં.] વૈષ્ણવ મંદિરોમાં સેમજ રાતે મળેલા વૈષ્ણવોના સમૂહમાં ઢાઢી અને ઢાઢણ ટપ્પો ખેલતાં શ્રીકૃષ્ણની લીલાનાં પદ ગાય એ પ્રકારની ક્રિયા. (પુષ્ટિ.)

**ઢાઢેણ** (-ણ્ય) જુઓ 'ઢાઢણ.'

**ઢાણું-ઢોકળું** ન. મૂળાક્ષરની પાટ લેતાં 'ઢ' વર્ણનો બોલ

**ઢાત, -ન** પું. (શેરડીનો) વાડ

**ઢાબર¹** વિ. મેલું, ગંદું

**ઢાબર²** ન. (આકાશમાં ક-ઋતુએ ચડી આવેલો વાદળાંનો) વધરો, દુર્દિન [એ, સખત માર

**ઢાબર-પાક** પું. [જુઓ 'ઢાબરવું' + સં.] (લા.) ઢાબરવું

**ઢાબરવું** સ.ક્રિ. [રવા.] સખત માર મારવો. (૨) (લા.) છેતરી વધારે કિંમત લેવી (વેચાઉ માલની). **ઢબરાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઢબરાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઢાબરી** સ્ત્રી. કબૂતરખાનું

**ઢામચું¹** ન. એ નામની એક વનસ્પતિ

**ઢામચું²** ન. ઢીમણું [એક ઝાડ

**ઢામણ** ન. સાબરકાંઠાના પહાડી વિસ્તારમાં થતું એ નામનું

**ઢામણું** ન. એ નામનો એક છોડ

**ઢાયણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢારણી.'–પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] જુઓ 'ઢારણી.' ['ઢારણું.'

**ઢાયણું** ન. [જુઓ 'ઢારણું,'–પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] જુઓ

**ઢાયા** પું., બ.વ. [હિં. 'ઢાઈ'; જુઓ 'અઢી.'] જુઓ 'ઢાંઈ.'

**ઢારણી** સ્ત્રી. પાક ઉપર આવી ગયેલા અનાજની લણણીની મોસમ, ઢાયણી

**ઢારણું** ન. રેંટની ઘડ (માટીની), ઢાયણું

**ઢાલ¹** સ્ત્રી. [સં. ढाल ન.] કાચબાનું ઉપરનું ચામડાનું જાડું કોચલું. (૨) શત્રુનો તલવાર કે બીજા શસ્ત્રનો ઘા ઝીલવાનું ચામડાનું બનાવેલું ગોળાકાર સાધન, 'શિલ્ડ.' ( ) (લા.) રક્ષક વસ્તુ. (૪) એક બીજાનું રાખનરખોપું

**ઢાલ²** (-લ્ય) સ્ત્રી. [દે.પ્રા. ढाल ક્રિ. દ્વારા] જેમાં ધ્રુવપદ પછી 'ઢાળ'- પ્રકારની રચના છે તેવી ગેય રચના. (જૈન.)

**ઢાલકાકાર** વિ. [જુઓ 'ઢાલ¹' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત.પ્ર. + સં આ-कार] ઢાલના જેવા ખભાના હાડકાના આકારવાળું

**ઢાલ-કાચબો** (ઢાલ્ય-) પું [જુઓ 'ઢાલ¹'+'કાચબો.'] સર્વ-સામાન્ય મોટો કાચબો (ખાસ કરી પાણીમાં રહેનારો, જેના કોચલાની ઢાલ બનાવાય છે.) [કરનારો કારીગર

**ઢાલ-ગર** વિ.,પું. [જુઓ 'ઢાલ' + ફા.પ્ર.] ઢાલ તૈયાર

**ઢાલગર-વાડ** (ઢાલ્યગર-વાડચ) સ્ત્રી. [જુઓ 'વાડ.³'], -ડો પું. [+ જુઓ 'વાડો.'] ઢાલગર લોકોનો લત્તો કે મહોલ્લો

**ઢાલડી** (ઢાલ્યડી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢાલ¹' + ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત.પ્ર] નાની ઢાલ

**ઢાલ-લકડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢાલ¹' + 'હિં.] (લા.) કસરતની રમતનો એક દાવ [ઢાલધારી

**ઢાલી** વિ. [જુઓ 'ઢાલ¹' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઢાલવાળું,

**ઢાલોળો** પું. ગમ્મત, આનંદ, મોજ, હિલોળો

**ઢાવો** પું. ઠેકાણું

**ઢાળ¹** પું. [જુઓ 'ઢાળવું.'] નીચેની તરફ ઢળતો જતો જમીનનો ભાગ, ઢોળાવ. (૨) ઉતરાણ. (૩) ઢાળો, ઢબ, પદ્ધતિ. (૪) ગેય પદ આખ્યાન વગેરેમાં ધ્રુવપદ પૂરું થયે અંતના થોડા શબ્દોના આવર્તનથી શરૂ થતો ગેય બાંધો. [૦ **ઉતારવો** (રૂ. પ્ર.) ઘાટ લાવવો. ૦ **ઊતરવો** (રૂ. પ્ર.) અનુકૂલતા થવી. ૦ **પડવો** (રૂ.પ્ર.) એક બાજુ નમતું રહેવું. ૦ **પાડવો** (રૂ.પ્ર.) નિયમસર થાય એમ કરવો. ૦**માં આવવું** (રૂ.પ્ર.) મન ઠેકાણે થવું. ૦**માં ગાવું** (રૂ.પ્ર.) તાલ-મેળમાં ગાવું. -**ળે પડવું** (રૂ.પ્ર.) વ્યવસ્થિત થવું. -**ળે પાડવું** (રૂ.પ્ર.) વ્યવસ્થિત કરવું]

**ઢાળ²** (-ળ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢાળવું.'] ઢાળવાની ક્રિયા. (૨) ઢાળવાની રીત કે પદ્ધતિ

**ઢાળકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢાળકો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ધાતુના રસનો નાનો ઢાળો, લગડી

**ઢાળકો** પું. [જુઓ 'ઢાળો' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ધાતુના રસનો ઢાળેલો ઢાળો. (૨) (લા.) વર્તન, વર્તણૂક, ઢંગ. (૩) કામકાજની સફાઈ. (૪) સમજણ. [૦ **આવવો** (રૂ.પ્ર.) સરખાઈ આવવી, ઘેડ પડવી]

**ઢાળ-ક્રમ** પું. [જુઓ 'ઢાળ¹' + સં.] ઢોળાવ, ઢોળાંસ

**ઢાળ-ગર** વિ. [જુઓ 'ઢાળો' + ફા.પ્ર.] ઢળાઈ-કાર, બીબાં-કર, 'મોલ્ડર,' 'કાસ્ટર'

**ઢાળણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢાળવું' + ગુ. 'અણું' ન.પ્ર. + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઢાળવાની ક્રિયા. (૨) જેમાં ઢાળ પાડવામાં આવે છે તે સાધન. (૩) બીબાં પાડવાની પદ્ધતિ. (૪) બીબાં પાડવાની આદત. [૦ **પાડવી** (રૂ.પ્ર.) લણણીનો સમય થવો]

**ઢાળ-દાર** વિ. [જુઓ 'ઢાળ¹' + ફા. પ્રત્યય.], **ઢાળ-મોઢું** વિ. [જુઓ 'ઢાળ¹' દ્વારા.] ઢાળવાળું, ઢોળાવવાળું, ઢળતું

**ઢાળવું¹** જુઓ 'ઢળવું'માં. (૨) અફીણ વગેરે એકરસ કરવું. (૩) જમીનના ઉત્પન્નનો અંદાજ કાઢવો. [**ઢાળી દેવું** (રૂ.પ્ર.) મારી નાખવું] **ઢળાવવું** પુનઃપ્રે., સ.ક્રિ.

**ઢાળવું²** વિ. [જુઓ 'ઢાળ¹' દ્વારા. જુઓ વળી 'ઢળવું'માં.] ઢાળવાળું, ઢોળાવવાળું. (૨) સીધા ચઢાણવાળું

**ઢાળવું³** ન. કોળી વગેરેની સ્ત્રીઓનું પહેરણું

**ઢાળાંશ(-સ)** પું. [જુઓ 'ઢાળવું' દ્વારા.] જુઓ 'ઢાળ-ક્રમ.'

**ઢાળિયું** વિ. [જુઓ 'ઢાળ¹' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઢાળવાળું, ઢોળાવવાળું. (૨) ન. એક માત્ર ઢાળવાળું છાપરું, એક-ઢાળિયું. (૩) જુઓ 'ઢાલ.²' (૪) ઢળતું મેજ. (૫) ઢાળકી, લગડી. (૬) ઢાળવાળું ખેતર

**ઢાળિયો** વિ., પું. [જુઓ 'ઢાળિયું.²'] ઢાળવામાં આવેલો ઘાટ (૨) ધોરિયો, ખાળિયો, 'વૉટર-કોર્સ.' (૩) પાણીનો કાંસ, 'વૉટર-ચૅનલ.' (૪) કાપણી કે લણણી કરનારો મજૂર

**ઢાળીડો** વિ.,પું. [જુઓ 'ઢાળ' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર. + 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઢાળ કરનારો માણસ. (૨) ઢાળિયો મજૂર

**ઢાળું** ના.યો. [જુઓ 'ઢાળ' + ગુ. 'ઉં' ત.પ્ર.] તરફ, બાજુ (વિશેષણાત્મક છે.)

**ઢાળો** પું. [જુઓ 'ઢાળવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] ધાતુના રસને ઢાળીને કરવામાં આવતો ગઠ્ઠો કે આકાર, 'કાસ્ટ.' (૨) ઢંગ, પદ્ધતિ, રીત, ઢાંચો, પ્રકાર, 'પૅટર્ન.' (૩) આદત. [-ળા ઢળવા (રૂ.પ્ર.) આદત પડવી કે હોવી. ૦ કરવો (રૂ.પ્ર.) મુકામ કે ઉતારો કરવો.

**ઢાંક¹** પું. ખાખરો, પલાશ (એક વનસ્પતિ)

**ઢાંક²** પું. બંને પગો વચ્ચેથી પગ ખેંચવાનો કુસ્તીનો એક દાવ

**ઢાંક³** ન., (-ક્ય) સ્ત્રી. [દે.પ્રા. ઢંક ન.] પશ્ચિમ સૌરાષ્ટ્રની એક પ્રાચીન નગરી (જ્યાં પ્રાચીન જૈન ગુફાઓ છે.) (સંજ્ઞા.)

**ઢાંક-ઉઘાડ** (ઢાંક્ય-ઉઘાડ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢાંકવું' + 'ઉઘાડવું.'] ઢાંકવાની અને ખુલ્લું કરવાની ક્રિયા

**ઢાંકણ** ન. [જુઓ 'ઢાંકવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર. કર્તૃવાચક] ઢાંકવાનું સાધન. (૨) (લા.) સંરક્ષણ

**ઢાંકણ-ઢૂંક(-બ)ણ** ન. [જુઓ 'ઢાંકવું-ઢૂંઢ(બ)વું' + બેઉને ગુ. 'અણ' ક્રિયાવાચક કૃ.પ્ર.] ઢબૂરવાની ક્રિયા

**ઢાંકણ-પટ્ટી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'પટ્ટી.'] ઢાંકણું બેસાડવાની ક્રિયા, 'કૅપિંગ'

**ઢાંકણ-વાળું** વિ. [જુઓ 'ઢાંકણ'-દ્વારા.] ગાડી-ગાડાના પૈડાના આરા એક બાજુ નમી પડતાં ઢાંકણી જેવા થયેલા આકારનું

**ઢાંકણિયું** વિ. [જુઓ 'ઢાંકણ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઢાંકનારું. (૨) ન. ઢાંકણું, ઢાંકણ, ઢાંકવાનું કોઈ પણ સાધન

**ઢાંકણિયો** વિ.,પું. [જુઓ 'ઢાંકણિયું.'] જેના પૂછડાના ગુચ્છામાં અંદર ધોળા વાળ પણ હોય તેનો (બળદ)

**ઢાંકણી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢાંકણું' + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનું ઢાંકણું, ચપણિયું. (૨) ગોઠણ ઉપરનું ગોળ આકારનું હાડકું

**ઢાંકણું** ન. [જુઓ 'ઢાંકવું' + ગુ. 'અણું' કર્તૃવાચક ત.પ્ર.] જુઓ 'ઢાંકણ.'

**ઢાંક-પ(-પિ)છે(-છો)ડી** સ્ત્રી., -ડો પું. [જુઓ 'ઢાંકવું' + 'પ(-પિ)છે(-છો)ડી,-ડો.'] (લા.) દોષ ગુનો કે એવું કાંઈ છુપાવવાની ક્રિયા. [-ડી કરવી, -ડો કરવો (રૂ.પ્ર.) વાતને દબાવી દેવી]

**ઢાંકર** પું. [દે.પ્રા. ઢંલર પું., ન.] ફૂલ-પાંદડાં વિનાની ડાળીનું ઝરડું, ઝાંખરું. (૨) ઝાંખરાંની ભારી

**ઢાંકવું** સ.ક્રિ. [દે.પ્રા. ઢંક-] આવરવું, આચ્છાદન કરવું, ઓઢાડવું. (૨) (લા.) ગુપ્ત રાખવું, છાનું રાખવું, છાવરવું. સંતાડવું. ઢંકાવું (ઢંકાવું) કર્મણિ., ક્રિ. ઢંકાવવું (ઢંકાવ-વું) પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઢાંકવું-ઢૂંક(-બ)વું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ઢાંકવું,' 'ઢૂંબવું.,' બંને સ્વતંત્ર ક્રિ. હોય એમ સમાસ પામે.] જુઓ 'ઢાંકવું.' (૨) વસ્તુઓને સંભાળીને ઢાંકી દેવી

**ઢાંકવું-ઢબૂરવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઢાંકવું' + 'ઢબૂરવું' – સમાસમાં બેઉ સમાન રીતે રૂપ પામે.] ઢાંકો-ઢૂંબો કરવો

**ઢાંકો-ઢૂમો, ઢાંકો-ઢૂંબો** પું. [જુઓ 'ઢાંકવું' – 'ઢૂંબવું' + બંનેને ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર., જુઓ 'ઢાંકો-ઢૂંબો' પણ.] રાત પડતાં ઘરની ચીજવસ્તુઓ સંભાળી ઢાંકી દેવી એ, સંજેરો, ઢાંકણ-ઢૂંબણ

**ઢાંક્યું** વિ. [જુઓ 'ઢાંકવું' + ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] (લા.) ઢાંકીને લઈ જવામાં આવતું કે મૂકી જવાતું પિરસણ, પરસું. [૦ રતન (રૂ. પ્ર.) જાહેરમાં નહિ આવેલ તેજસ્વી માણસ]

**ઢાંક્યું-ધીક્યું** વિ. [જુઓ 'ઢાંકવું,' + 'ધીકવું' + બંનેને ગુ. 'યું' ભૂ. કૃ.] (લા.) અંદરખાનેથી ખૂબ ગુસ્સે થયેલું. (૨) અંદરખાને ખૂબ દુ:ખી થયેલું

**ઢાંખર** ન. [દે. પ્રા. ઢંલર] ફૂલ-પાંદડાં વિનાનું ઝાંખરું., ગુ. માં 'ઢોર-ઢાંખર' એવો જોડિયો પ્રયોગ] ઝાંખરું. (૨) (લા.) મોટાં ઢોર સાથેનું તે તે નાનું બકરા જેવું પ્રાણી

**ઢાંખરું** વિ. [જુઓ 'ઢાંખર' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.) વૃદ્ધ, ઘરડું

**ઢાંગર** ન. એ નામનું એક દરિયાઈ પ્રાણી

**ઢાંગરી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢાંગર' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] મીઠા પાણીમાં થતી એ નામની માછલીની જાત

**ઢાંગરું** વિ. [જુઓ 'ઢાંગર' + ગુ. 'ઉં' ત. પ્ર.] (લા.) વૃદ્ધ, ઘરડું, ઢાંખરું. (૨) જાડું અને ઊંચું. (૩) ન. એક જાતનું ચીભડું, મોટું આરિયું

**ઢાંગરો** પું. [જુઓ 'ઢાંગરું.'] ખારા પાણીમાં થતી કાંટા- [વાળી માછલી

**ઢાંગળું** ન. કૂવા ઉપરની ગરેડીની ધરી રાખવાનું સાધન

**ઢાંચ¹** પું. ચપટી કોદીનો દાણિયો

**ઢાંચ²** ન. હાડપિંજર [વગેરેનું એક ખાદ્ય, ભરડકું

**ઢાંચલું** ન. પાણી અને ઘાસમાં ખદખદાવી બનાવેલું ચોખા

**ઢાંચો** પું. પ્રકાર, જાત, રીત, રસમ. (૨) (લા.) બીબું, ઢાળો, 'પૅટર્ન'. (૩) કાચો ખરડો, મુસદ્દો, 'ડ્રાફ્ટ'. (૪) માળખું, 'ફ્રેમ-વર્ક'

**ઢાંઠ** (-ઠ્ય) સ્ત્રી. [રવા.] બળદનું ભાંભરવું એ. [૦ઠો ના(-નાં)ખવી (ઢાંઢથો-) (રૂ. પ્ર.) (બળદે) ભાંભરવું]

**ઢાંઢું** ન. [દે. પ્રા. ઢંઢ નકામું] પૂંઠનો કૂલાવાળો ભાગ. (૨) મરી ગયેલું ઢોર. (૩) બળદ (ખસી કરેલો) (૪) વિ. મૂર્ખ, બેવકૂફ

**ઢાંઢો** પું. [જુઓ 'ઢાંઢું.'] (ખસી કરેલો) બળદ [કે છાતું

**ઢાંપ** (-પ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢાંપવું.'] વાંસનું બનાવેલું ચોકઠું

**ઢાંપવું** સ. ક્રિ. ઢાંકવું. (૨) સંતાડવું. ઢંપાવું (ઢમ્પાવું) કર્મણિ., ક્રિ. ઢંપાવવું પ્રે., સ. ક્રિ.

**ઢાંસ** (-સ્ય) સ્ત્રી. ઘોડાનો એક રોગ

**ઢાંસવું** સ. ક્રિ. [દે. પ્રા. ઢંસ ધસવું] ઠપકો આપવો. **ઢંસાવું** (ઢંસાવું) કર્મણિ., ક્રિ. **ઢંસાવવું** (ઢંસાવવું) પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઢિગાટ, -ર**[1] પું. ઢગલો, ગંજ, રાશિ
**ઢિગાર**[2] (-રથ) સ્ત્રી. મીઠા પાણીની માછલીની એક જાત
**ઢિચકડું** વિ. [જુઓ 'ઢીચકું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઢીચકું.' ['ઢીંચણિયો.'
**ઢિચણિયો** પું. [જુઓ 'ઢીંચણ' + ગુ. 'ઇયું' ત. પ્ર.] જુઓ
**ઢિચાવવું, ઢિચાવું** જુઓ 'ઢીંચવું'માં.
**ઢિબડાવવું** જુઓ 'ઢીચવું'-'ઢીબડવું'માં.
**ઢિબણિયું** ન. શુક્રનો તારો
**ઢિબરડવું** સ. ક્રિ. [રવા.] જુઓ 'ઢીબડવું,' **ઢિબરડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઢિબરડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઢિબરડાવવું, ઢિબરડાવું** જુઓ 'ઢિબરડવું'માં.
**ઢિબાવવું, ઢિબાવું** જુઓ 'ઢીબવું'માં.
**ઢિબૈડવું** સ. ક્રિ. [જુઓ 'ઢિબરડવું,'- પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] જુઓ 'ઢીબડવું,' **ઢિબૈડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઢિબૈડાવવું** પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઢિબૈડાવવું, ઢિબૈડાવું** જુઓ 'ઢિબૈડવું'માં.
**ઢિમડિયો** પું. [જુઓ 'ઢીમડો' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] એક વનસ્પતિ—ઢીમડાની ભાજી, ઢીંબડો
**ઢિમ્મર** જુઓ 'ઢીમર.'
**ઢિલ્લડ** વિ. ધીમું, મંદ, સુસ્ત. (૨) પોચું, નરમ. (૩) (લા.) બંધન વગરનું. (૪) ગંદું. (૫) આળસુ. (૬) પું. નપુંસક, ષંઢ, હીજડો
**ઢિંગલી** જુઓ 'ઢીંગલી.'
**ઢિંગલું** જુઓ 'ઢીંગલું.'
**ઢિંગલો** જુઓ 'ઢીંગલો.'
**ઢીક** જુઓ 'ઢીંક.' [એ પ્રકારનો પ્રયોગ)
**ઢી(-ઢીં)કડું(-ણું)** વિ. અમુક-તમુક ('ફલાણું ઢીકડું પૂછડું'
**ઢીકલી** સ્ત્રી. પથ્થર ફેંકવાનું તોપના પ્રકારનું એક સાધન
**ઢીકવો** જુઓ 'ઢીંકવો.'
**ઢીકા-ઢીકી** જુઓ 'ઢીંકા-ઢીંકી.'
**ઢીકા-ધૂંબી** જુઓ 'ઢીંકા-ધૂંબી.'
**ઢીકા-પાટુ** જુઓ 'ઢીંકા-પાટુ.'
**ઢીકો** જુઓ 'ઢીંકો.'
**ઢીચ** વિ. ડીમચા જેવું જાડું
**ઢીચકું** વિ. ભર્યા શરીરનું ઠીંગણું, બટકું
**ઢીચણ** જુઓ 'ઢીંચણ.'
**ઢીચણ-પૂર** જુઓ 'ઢીંચણ-પૂર'
**ઢીચણ-બૂડ** જુઓ 'ઢીંચણ-બૂડ.' [પ્રે., સ. ક્રિ.
**ઢીચવું** જુઓ 'ઢીંચવું.' **ઢિચાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઢિચાવવું**
**ઢીચું** જુઓ 'ઢીંચું'
**ઢીટ, -ઠ** જુઓ 'ધીટ.'
**ઢીડ** (-ડય) સ્ત્રી. આંખમાંનો ચેપડો
**ઢીઢિયો** પું. [રવા.] રાડો પાડી રડવું એ
**ઢીપ** પું. આંખનો ડોળો. (૨) માટીનું ઢેકું
**ઢીબ**[1] પું. મોટો પથ્થર, ડીમચું
**ઢીબ**[2] ક્રિવિ. [રવા.] 'ઢીબ' એવા અવાજ સાથે
**ઢીબડવું** સ.ક્રિ. [રવા. જુઓ 'ઢિબરડવું'-'ઢિબૈડવું' પણ.] ઢીબવું, સખત માર મારવો. **ઢીબડાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઢિબડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઢીબવું** સ.ક્રિ. [રવા.] સખત માર મારવો, ઢીબડવું, ઢિબરડવું. **ઢિબાવું** કર્મણિ, ક્રિ. **ઢિબાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઢીમ**[1] (-મ્ય) સ્ત્રી. સોનાની લગડી
**ઢીમ,**[2] **૰ચું** ન. પથ્થરનું મોટું ચોસલું. (૨) ઢીમણું. (૩) વિ. (લા.) જાડું મોટું ગડું. [**૰ચું કુટાવું** (રૂ.પ્ર.) માથું અફળાવું]
**ઢીમડું(-ણું)** ન. [જુઓ 'ઢીમ[2]' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે., પૂર્વે અનુનાસિક સ્વરોચ્ચારને કારણે 'ણું.'] લાકડાનો ગઠ્ઠો. (૨) માર લાગવાથી કે કાંઈક અથડાવા-કુટાવાથી યા કાંઈક કરડવાથી ઊપસી આવતો શરીર ઉપરનો ગોળાકાર સોજો
**ઢીમડો** પું. એ નામની ચોમાસામાં થતી ભાજીનો એક છોડ, ઢિમડિયો, ઢીંબડો
**ઢીમ-ઢેમ** વિ. મોટું તેમ જોરાવર
**ઢીમણું** જુઓ 'ઢીમડું.'
**ઢીમર** પું. [સં. ધીવર] માછીમાર. (૨) પારધી
**ઢીમું** ન. [જુઓ 'ઢીમ[2]' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ઢીમચું.' (૨) ઢીમણું. (૩) ખૂંધ
**ઢીલ**[1] પું. [જુઓ 'ઢીલું' દ્વારા.] (લા.) નપુંસક, હીજડો
**ઢીલ**[2] (-લ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢીલું' દ્વારા.] વિલંબની ક્રિયા, અનુચિત વિલંબ. (૨) (લા.) બેદરકારી
**ઢીલ**[3] (લ્ય) સ્ત્રી. વાળમાંની જૂ
**ઢીલ-અંકુશ** (ઢીલ્ય-અઙ્કુશ) પું. [જુઓ 'ઢીલ[2]' + સં.] વિલંબ કરવા ઉપરનું દબાણ, વિલંબ-નિયંત્રણ,
**ઢીલ-ગંદું** (-ગન્દું) વિ. [જુઓ 'ઢીલું' + 'ગંદું.'] (લા.) નરમ સ્વભાવનું. (૨) બીકણ. (૩) હરામખોર, દગાખોર
**ઢીલડ** વિ. [જુઓ 'ઢીલું' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] (લા.) આળસુ [(લા.) છૂટ-છાટ
**ઢીલ-ઢાલ** (ઢીલ્ય-ઢાલ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢીલ,[2]'–દ્વિર્ભાવ.]
**ઢીલપ** (-પ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢીલું' + ગુ. 'પ' ત.પ્ર.], **ઢીલાઈ** સ્ત્રી [+ ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર ], **ઢીલાપણ** ન. [ + ગુ. 'પણ' ત.પ્ર.], **ઢીલાશ** (-શ્ય) સ્ત્રી. [+ ગુ. 'આશ' ત.પ્ર.] ઢીલાપણું
**ઢીલું** વિ. [સં. શિથિલક- > પ્રા. સિઢિલઅ, ઢિલ્લઅ-] શિથિલ, મંદ. (૨) પોચું, નરમ. (૩) બરોબર ન બંધાયેલું, તંગ ન હોય તેવું. (૪) (લા.) કમજોર. [**-લા હોઠ કરવા** (રૂ.પ્ર.) રડવા જેવું થવું. **-લી છાતીનું** (રૂ પ્ર ) હિંમત વિનાનું. **-લી દાળનું ખાનારું** (રૂ.પ્ર.) કમજોર, કમતાકાત. **૦ થવું** (રૂ.પ્ર.) નરમ પડવું. (૨) રડી પડવું. **૦ પડવું** (રૂ.પ્ર.) નરમ પડવું. **૦ મૂકવું** (રૂ.પ્ર.) વિલંબમાં નાખવું. (૨) રાહત આપવી, છૂટછાટ આપવી]
**ઢીલું-ઢફ(૦રું), ઢીલું-ઢસ** વિ. [જુઓ 'ઢીલું' + 'ઢફ,૦રું' (રવા.) અને 'ઢસ.'] તદ્દન ઢીલું
**ઢીલું-વીલું** વિ. [જુઓ 'ઢીલું' + 'વીલું.'] ઢીલું અને ઊતરી ગયેલા મોઢાવાળું. (૨) ગર્વભંગ થયેલું
**ઢીંક** (-ક્ય) જુઓ 'ધીંક.'

**ઢીંકડું**, **-ણું** જુઓ 'ઢીકડું.'
**ઢીંકણી** સ્ત્રી. પૈંવા ખાંડવાની ખાંડણી. (૨) કળ, કાળસો. (૩) ચૂના-રેતીનું મિશ્રણ, કોલ
**ઢીંકણું** જુઓ 'ઢીંકડું' -ઢીકડું.'
**ઢીંકવો** પું. નદી તળાવ યા મોટા ખાડાને કાંઠે નાનો ઓરિયો કરી વાંસની મદદથી કે નાળથી પાણી કઢાય છે એવી વ્યવસ્થા અને એ માંડણી, ઢીકવો
**ઢીંકળી** જુઓ 'ઢીંકુળી.'
**ઢીંકા-ઢીંકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢીંકો,'-દ્વિર્ભાવ + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઢીંકાની મારામારી, ઢીકા-ઢીકી
**ઢીંકા-ધૂંબી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢીંકો' + 'ધૂંબવું' + ગુ. 'ઈ' કૃ.પ્ર.] ઢીંકા અને ધબ્બાની મારામારી, ઢીકા-ધૂંબી
**ઢીંકા-પાટુ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢીંકો' + 'પાટુ.'] ઢીંકા અને પાટુની મારામારી, ઢીકા-પાટુ
**ઢીંકુળી** સ્ત્રી. લાકડાની એક પ્રકારની કળ, કાળસો, ઢીકળી
**ઢીંકૂડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢીંકવો' દ્વારા.] નાનો ઢીંકવો
**ઢીંકો** પું. [રવા.] હાથની મુઠ્ઠી વાળી મરાતો ધબ્બો, ઢીકો
**ઢીંગ ઢીંગ** ક્રિ.વિ. [રવા.] 'ઢીંગ ઢીંગ' એવા અવાજથી
**ઢીંગ-ઢીંગી** સ્ત્રી. [+ ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] 'ઢીંગ ઢીંગ' અવાજ થાય એવું એક વાદ્ય
**ઢીંગણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. કૂંઢાં શિંગડાંવાળી ભેંસ
**ઢીંગલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢીંગલું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય] નાનો ઢીંગલો (કપડાંનો બનાવેલો). (૨) ચામડાના કોસના માસ ઉપરના લાકડાના બે ટુકડાઓમાંનો પ્રત્યેક. (૩) જેમાં ધૂંસરી જડાય તે વસ્તુ. (૪) નેવે મોતિયા ઉપર સળિયો ટેકવવા માટે નાખેલો નકૂચા જેવો પ્રત્યેક ખીલો. ઘોડિયામાં ડાંડી ભરાવવાનું લાકડું, મોરવાયો. (૬) રેંટિયામાં ત્રાક ફેરવવા માટે ચમરખાં ગોઠવાનું સાધન. (૭) વેજું વણતી વેળા ગોળાવડાને બાંધવા વેલણ જેવા લાકડાના બે ટુકડાઓમાંનો પ્રત્યેક. (૮) (લા.) બઠકી રૂપાળી નાજુક સ્ત્રી
**ઢીંગલું** ન. [જુઓ 'ઢિંગલું' પણ.] કપડાંનું સીવી બનાવેલું મનુષ્યાકાર બાવલું. (૨) વિ. (લા.) નાનું રમાડવા જેવું માણસ કે બાળક
**ઢીંગલો** પું [જુઓ 'ઢીંગલું.' જુઓ 'ઢિંગલો' પણ.] મોટી ઢીંગલી (કપડાંનું સીધેલું બાવલું). (૨) દોઢ દોકડાનો એક ત્રાંબાનો જૂના સમયનો સિક્કો. (૩) ખેતીનું એક સાધન (૨) (લા.) લોલુપતા
**ઢીંચ** (-ચ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢીંચવું.'] (દારૂ) ખૂબ પીવો એ.
**ઢીંચકું** વિ. ઠીંગણું, બઠકું
**ઢીંચણ** પું. પગની વચ્ચેનો ઢાંકણીવાળો ભાગ, ઢીચણ, ઘૂંટણ, ગોઠણ. [**૦ ભાંગવા** (રૂ.પ્ર.) નાહિંમત થઈ જવું. **૦ માંડવા** (રૂ.પ્ર.) બાળકે ભાંખોડિયા ભરતાં શીખવું]
**ઢીંચણ-પૂર** વિ. [+ જુઓ 'પૂરવું.'] જુઓ 'ઢીચણ-પૂર.'
**ઢીંચણ-બૂડ** વિ. [જુઓ 'ઢીંચણ' + 'બૂડવું.'] ઢીંચણ ડૂબી જાય તેટલું, ઢીંચણ-પૂર, ઢીચણ-બૂડ
**ઢીંચવું** સ.ક્રિ. [રવા.] (દારૂ વગેરે) હદથી વધારે પીવું, ઢીચવું (ખાસ કરી દારૂ પીવાનું). **ઢીંચાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઢીંચાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઢીંચાવવું**, **ઢીંચાવું** જુઓ 'ઢીંચવું'માં.
**ઢીંચાં**, **૦ઢળિયાં** જુઓ 'ઢંચા.'
**ઢીંચું** જુઓ 'ઢીંચાં'-'ઢીચું.'
**ઢીંઢસ** પું. એ નામનું એક શાક, ઢીંડસી
**ઢીંઢું** ન. શરીરનો બરડા નીચેનો કૂલાવાળો ભાગ, ઢાંઢું
**ઢીંબડો** જુઓ 'ઢીમડો.'
**ઢીંબો** પું. [રવા.] બંધ મુઠ્ઠીથી મારવામાં આવતો ધુંબો
**ઢીંસકું** વિ. જુઓ 'ઠીંગણું.'
**ઢુ(-ઢૂં)કડાવવું** જુઓ 'ઢૂ(-ઢૂં)કડાવું'માં.
**ઢુકાવવું**, **ઢુકાવું** જુઓ 'ઢૂકવું'માં.
**ઢુમરણું** ન. પાણી પીવા માટેનું માટીનું વાસણ
**ઢુમાલું** ન. નાની ટોપલી
**ઢુમાવવું**, **ઢુમાવું** જુઓ 'ઢૂમવું'માં.
**ઢુલકાવવું** જુઓ ઢૂલકાવું'માં. [સંબંધનું
**ઢૂ(-ઢૂં)કડું** વિ. નજીકનું, પાસેનું, પડોશમાંનું. (૨) નજીકના
**ઢૂ(-ઢૂં)કડાવું** અ.ક્રિ. [જુઓ 'ઢૂ(-ઢૂં)કડું,'-ના.ધા.] નજીક આવી રહેલું. **ઢુ(-ઢૂં)કડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઢૂ(-ઢૂં)ક-ઢૂ(-ઢૂં)કડું** વિ. [જુઓ 'ઢૂ(-ઢૂં)કડું'નો દ્વિર્ભાવ.] નજીક નજીકનું, પાસે પાસેનું
**ઢૂ(-ઢૂં)ક-ઢૂ(-ઢૂં)કું** વિ., ક્રિ.વિ. [જુઓ 'ઢૂ(-ઢૂં)કડું'નો વિકાસ] ઘડીમાં નજીક ને ઘડીમાં દૂર એવું
**ઢૂ(-ઢૂં)કવું** અ.ક્રિ. [દે.પ્રા. ढुक्क-] મંડ્યા રહેવું, પ્રવૃત્ત થવું. **ઢુ(-ઢૂં)કાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઢુ(-ઢૂં)કાવવું** પ્રે., સક્રિ.
**ઢૂ(-ઢૂં)ઢસું**, **ઢૂ(-ઢૂં)ઢું** ન. બાજરી વગેરેનું કણ શરૂ નથી થયો તેવું તે તે ડૂંડું. (૨) કણ કાઢી લીધા પછીનું ડૂંડું
**ઢૂણસું** જુઓ 'ઢૂઢસું.'
**ઢૂમ** પું. ચોર
**ઢૂમડી** સ્ત્રી. લાકડાની પૂતળી
**ઢૂમણું** ન., **-ણો** પું. કુલડું
**ઢૂમર** પું. કપાસની એ નામની એક જાત
**ઢૂમવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ઢૂમ,'-ના.ધા.] ચોરી જવું, છૂપી રીતે હરી જવું. (૨) શોધવું, ગોતવું. **ઢુમાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઢુમાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. [ગણાતી કોમનું
**ઢૂમું** ન. [સર. સં. डोम] હરિજન કરતાં પણ વધુ પછાત
**ઢૂલવું** વિ. ઢાળ પડતું, ઢોળાવવાળું
**ઢૂલકાવું** સ.ક્રિ. બંધ કરવું. **ઢુલકાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઢૂવો**[1] પું. ઘઉંનો કાચો રોટલો
**ઢૂવો**[2] પું. રણમાં રેતીનો બન્યા કરતો ટેકરો. (૨) નાનાં ઝાડવાંનો ઘેરો (પોલાણવાળો) [પછી રહેતાં કોતરાં
**ઢૂ(-ઢૂં)સાં** ન., બ.વ. બાજરા વગેરેનાં ડૂંડાં મસળાઈ ગયા
**ઢૂં** ન. એ નામનું એક ઘાસ
**ઢૂંક** (-ક્ય) સ્ત્રી. કોડીઓની એક રમત
**ઢૂંકડાવવું** જુઓ નીચે 'ઢૂંકડાવું'માં.
**ઢૂંકડાવું** જુઓ 'ઢૂકડાવું.' **ઢૂંકડાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ
**ઢૂંકડું** જુઓ 'ઢૂકડું.'
**ઢૂંક-ઢૂંકડું** જુઓ 'ઢૂક-ઢૂકડું.'
**ઢૂંક-ઢૂંકું** જુઓ 'ઢૂક-ઢૂકું.'

**ઢૂંકવું** જુઓ 'ઢૂકવું.' **ઢૂંકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઢૂંકાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.
**ઢૂંકાવવું, ઢૂંકાવું** જુઓ 'ઢૂકવું'માં. [ભાગ
**ઢૂંગરી** સ્ત્રી. હલાલ કરેલા જાનવરનો પૂંઠ સહિતનો કમરનો
**ઢૂંગરું**[1] ન. ટોળું
**ઢૂંગરું**[2] ન. સહિયારી વસ્તુઓમાંનો તે તે હિસ્સો. (૨) (૨) કપાસ વીણનારાંઓને એમના વીણેલા કપાસનો અમુક ભાગ મહેનતાણા તરીકે અપાય તે
**ઢૂંગલું** ન. ઝરડાં ઝાંખરાં વગેરેની બની ગયેલી કે કરવામાં આવતી મઢૂલી પ્રકારની પોલાણવાળી રક્ષણાત્મક રચના
**ઢૂંગલો** પું. [જુઓ 'ઢૂંગો' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] ઘેરો, સમૂહ, જથ્થો, ઢૂંગો. (૨) ઘાસચારાનો ભારો
**ઢૂંગવું** સ.ક્રિ. ખાવું. જમવું. **ઢૂંગાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઢૂંગાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ. [રાવવું પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઢૂંગારવું** સ.ક્રિ. વધારવું. **ઢૂંગારાવું** કર્મણિ, ક્રિ **ઢૂંગા-**
**ઢૂંગાવવું, ઢૂંગાવું** જુઓ 'ઢૂંગવું'માં.
**ઢૂંગારાવવું, ઢૂંગારાવું** જુઓ 'ઢૂંગારવું'માં.
**ઢૂંગું** ન., -**ગો** પું. જુઓ 'ઢૂંગલો.'
**ઢૂંચાં** જુઓ 'ઢીંચાં.' [નારું, શોધનારું
**ઢૂંઢક** વિ. [જુઓ 'ઢૂંઢવું' + ગુ. 'ક' કૃ.પ્ર.] ઢૂંઢનારું, ગોત-
**ઢૂંઢક-મત** પું. [જુઓ 'ઢૂંઢિયું'–દે.પ્રા. ढुंढक, ढुंढअ- ઊભો થયેલો + સં., ન.] જૈનોનો સ્થાનકવાસી ઢૂંઢિયા તરીકે જાણીતો ફિરકો (એમાં મૂર્તિપૂજા નથી.)
**ઢૂંઢણ**[1] ન. જુઓ 'ઢૂઢસું.'. (૨) વિ. ચોખ્ખું ને સાફ કરેલું
**ઢૂંઢણ**[2] (-ણ્ય) સ્ત્રી. મોગરાના પ્રકારની ઝાડ ઉપર ચડનારી એક વેલ
**ઢૂંઢણિયાં** ન., બ.વ. ઘઉં જુવાર વગેરે ધાન્યને પલાળી ખાંડ્યા પછી નીકળતા ફોતરી વિનાના કણ. (૨) જુવારનાં ફૂસકાંનાં ઢોકળાં [ડાંગર
**ઢૂંઢણી**[1] સ્ત્રી. કાનમના પ્રદેશમાં થતી એક હલકા પ્રકારની
**ઢૂંઢણી**[2] સ્ત્રી. સિદ્ધપુર તરફની એ નામની એક બાળ-રમત, ખડિયો. ખાડો [(સંજ્ઞા.)
**ઢૂંઢણી**[3] સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢૂંઢિયું'નું સ્ત્રી.] સ્થાનકવાસી જૈન સ્ત્રી.
**ઢૂંઢ-ફડો** પું. પથ્થર ઘડનાર કડિયો
**ઢૂંઢવું** સ.ક્રિ. [સં. ढुंढन ન., ના.ધા., હિં. ढूंढना] શોધવું, ગોતવું. ખોળવું. (૨) (ખેતરમાં) રાંપવું, વખડવું. **ઢૂંઢાવું** કર્મણિ.,ક્રિ. **ઢૂંઢાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઢૂંઢસું** જુઓ 'ઢૂંઢસું.'
**ઢૂંઢાવવું, ઢૂંઢાવું** જુઓ 'ઢૂંઢવું'માં
**ઢૂંઢિયું**[1] વિ. [દે.પ્રા. ढुंढिक्क, ढुंढियअ-] જૈન શ્વેતાંબર સંપ્રદાયના મૂર્તિનું પૂજન ન કરનારા એક ફિરકાનું અનુયાયી, સ્થાનકવાસી [સાધન
**ઢૂંઢિયું**[2] ન. ધાણી સેકવાનું કલેડું. (૨) ખેતીનું રાંપડીરાણું
**ઢૂંઢું** જુઓ 'ઢૂઢસું.'
**ઢૂંપિયો** પું. ડોકમાં પહેરવાનો એક દાગીનો
**ઢૂંબો** જુઓ 'ઘુંબો.'
**ઢૂંસ, -સો** પું. એ નામનું એક ઘાસ
**ઢૂંસાં** જુઓ 'ઢૂસાં.'
**ઢૂંસો**[1] પું. જુઓ 'ઢૂસાં.'. (૨) ચઉંનો ખૂબ જાડો રોટલો
**ઢૂંસો**[2] પું. લાકડાનો વેર. (૨) ઘાસનો ભૂકો
**ઢે(-ઢૅ)ક**[1] ન. ગાંઠ
**ઢે(-ઢૅ)ક**[2] વિ. [રવા.] છેલ્લું (છોકરીઓની રમતની ભાષામાં). (૨) તાજું. (૩) ભરપૂર. (૪) માલદાર. (૫) તદ્દન હલકી કોટિનું [ઢેકો. (૨) ટેકરી
**ઢેકલી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢેકલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો
**ઢેકલી**[2] જુઓ 'ઢેકળી.'
**ઢેકલો**[1] પું. [જુઓ 'ઢેકો' + ગુ. 'લ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ઢેકો.' [જાડું છાણું
**ઢેકલો**[2] પું. અનાજ ભરવાની કોઠીનું માટીનું ઢાંકણ. (૨)
**ઢેકળી(-લી)** સ્ત્રી. એ નામની એક કુસ્તી. (૨) ગુલાંટ
**ઢેકા-ઢળિયા** પું., બ.વ. [જુઓ 'ઢેકો' + 'ઢળિયો.'], **ઢેકા-ઢૈયા** પું., બ.વ. [+જુઓ 'ઢૈયો.'] જમીનનો ઊંચો નીચો ભાગ [મોટા કૂલાવાળું
**ઢેકાળ** વિ. [જુઓ 'ઢેકો' + ગુ. 'આળ' ત.પ્ર.] ઢેકાવાળું,
**ઢેકી**[1] સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢેકો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] કૂલાનો ભાગ. [૦ **ઢબરાવી** (રૂ.પ્ર.) પીઠ-ભાગે માર ખાવો]
**ઢેકી**[2] ન. એ નામનું એક ઝાડ
**ઢેકી-યંત્ર** (-યન્ત્ર) ન. [જુઓ 'ઢેકી'[1] + સં.] પારો વગેરે ધાતુ પકવવાનું વૈદ્યકીય સાધન [પ્રકારનું (ખેતર વગેરે)
**ઢેકુડિયાત** વિ. [જુઓ 'ઢેકૂડિયું' + 'આત' ત.પ્ર.] ઢેકુડિયા
**ઢેન્કૂટ** (-ટ્ય) સ્ત્રી. [રવા. + જુઓ 'કૂટવું.'] (લા.) પંચાત, ભાંજઘડ. (૨) મુશ્કેલી, ગૂંચવાડો
**ઢેકૂડિયું** ન. [જુઓ 'ઢેકો' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર. + 'ઇયું' ત.પ્ર.] નદી કે તળાવ વગેરેના ઢોળાવ ઉપર ઢીંકવાથી પાણી પાઈ શકાય તેવી જમીનનો ભાગ
**ઢેકૂડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢેકો' + ગુ. 'ડું' સ્વાર્થે ત.પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ઢીંકવો. (૨) ઢીંકવાથી પવાતી જમીન
**ઢેકૂડી-પત્રક** ન. [+સં.] ઢેકુડિયાત જમીનનું સરકારી પત્રક
**ઢેકૂંક** ક્રિ.વિ. [રવા.] ઢેલ અવાજ કરતી હોય તેમ
**ઢેકો** પું. શરીરનો કે જમીનનો ઊપસી આવેલો—ઊપડી આવેલો ભાગ. (૨) ટેકરો. [-**કા ભાંગવા** (રૂ.પ્ર.) ખૂબ માર મારવો. ૦ **નમવો**, ૦ **નમાવવો** (રૂ.પ્ર.) કામ કરતા રહેવું]
**ઢેખરાં** ન., બ.વ. ઢોકળાં
**ઢેખલો** પું. ઢેખાળો, ઈંટનો ટુકડો
**ઢેખણું** ન. ચોખાની એક વાનગી [જુઓ 'ઢેખાળો.'
**ઢેખાળવો** પું. [જુઓ 'ઢેખાળો' + ગુ. 'વ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.]
**ઢેખાળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢેખાળો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાનો ઢેખાળો. (૨) ઈંટની જાડી ભૂકલી
**ઢેખાળી-દાવ** પું. [+જુઓ 'દાવ.'] એ નામની એક રમત
**ઢેખાળો** જુઓ 'ઢેખલો.'
**ઢેગ-બગલો** પું. બગલાના પ્રકારનું એક પક્ષી
**ઢે(-ઢૅ)ગી, ઢે(-ઢૅ)ગું** વિ. આળસુ, સુસ્ત
**ઢેચી** સ્ત્રી. એક ઔષધોપયોગી વનસ્પતિ
**ઢેચો** પું. ઢીંટ. (૨) શરીર ઉપરનો ઢેકા જેવો ઊપસી આવેલો ભાગ—આગળ પડતો ભાગ
**ઢેઢ(-ઢ)** પું. મુસ્લિમ શાસન-કાળથી વગોવાયેલા સૈનિકો પાસે ફરજિયાત મડદાં ઉપાડવાનાં વગેરે કામ કરાવાતાં સવર્ણ

હિંદુઓએ અછૂત ગણેલી જ્ઞાતિઓનો તે તે પુરુષ અને તે તે જ્ઞાતિ, સર્વસામાન્ય હરિજન ('ઢેઢ' શબ્દ અમાન્ય થઈ હવે પ્રચારમાંથી લુપ્ત થઈ ચૂકયો છે.). (સંજ્ઞા.)

**ઢેઢ(-ડ)-ઉંબર** પું. [+ જુઓ 'ઉંબરો.'] એ નામની ઉંબરાની એક જાત, કાળો ઉમરડો

**ઢેઢ(-ડ)-ગરૂ(-રો)ડો** પું. [+ જુઓ 'ગરૂ(-રો)ડો.'] ઢેઢ વર્ણનો બ્રાહ્મણ ગોર, ગરો, ગરોડો (સંજ્ઞા.)

**ઢેઢ(-ડ)-ગ(-ઘ)રોળી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ગ(-ઘ)રોળી.'], **ઢેઢ-(-ડ)-ગિલોડી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ગિલોડી.'] સર્વસામાન્ય ગિલોડી, છીપી, ઘરોળી

**ઢેઢ(-ડ)-ગુજરાતી** સ્ત્રી., ન. [+ જુઓ 'ગુજરાતી.'] મારવાડીના મિશ્રણવાળી સાબરકાંઠાની ગુજરાતી ભાષા. (૨) અંગ્રેજી શબ્દોથી ભરેલી વાતચીતની ગુજરાતી ભાષા

**ઢેઢ(-ડ)-ઘરોળી** જુઓ 'ઢેઢ-ગરોળી.'

**ઢેઢડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢેઢડો'+ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઢેઢ જ્ઞાતિની સ્ત્રી., ઢેઢણ (આ શબ્દ લુપ્ત થઈ ચૂકયો છે.) (સંજ્ઞા.)

**ઢેઢડો** પું. [જુઓ 'ઢેઢ' + ગુ. 'ડો' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] સર્વસામાન્ય હરિજન. (હવે 'ઢેઢડો' શબ્દ પ્રચારમાં નથી.)

**ઢેઢ(-ડ)-ઢઢૂમડી** સ્ત્રી. એ નામનું ઔષધોપયોગી એક ઝાડ

**ઢેઢ(-ડ)ણ (-ણ્ય)** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢેઢ(-ડ)' + ગુ. 'અણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'ઢેઢડી' (આ શબ્દ લુપ્ત થઈ ચૂકયો છે.) (સંજ્ઞા.) [મિંટાંનું પૂછડું

**ઢેઢ(-ડ)-પૂછ** ન. [જુઓ 'ઢેઢ(-ડ)' + 'પૂછ.'] (લા.) ગાડર-

**ઢેઢ(-ડ)-ફજેતી** સ્ત્રી., -તો પું. [+ જુઓ 'ઢેઢ(-ડ)' + 'ફજેતી,-તો.'] જાહેરમાં એકબીજાના દોષ કહી વગોવણી કરવાની ક્રિયા, જાહેર નાલેશી

**ઢેઢ(-ડ)-વાડો** પું. [જુઓ 'ઢેઢ(-ડ) + 'વાડો.[1]'] ઢેઢ વર્ણનો મહોલ્લો, હરિજન-વાસ (હવે 'ઢેઢ-વાડો' ઉપયોગમાં નથી.) [૦ કરવો (રૂ.પ્ર.) ફજેતો કરવો]

**ઢેઢ(-ડ)-વિલાયતી** વિ. [જુઓ 'ઢેઢ(-ડ)' + 'વિલાયતી.'] (લા.) વર્ણસંકર. (૨) મેળ વિનાનું

**ઢેઢા(-ડા)ઈ[1]** વિ. [જુઓ 'ઢેઢ(-ડ)' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] ઢેઢના જેવું કે ઢેઢને લગતું [ઢેઢપણું

**ઢેઢા(-ડા)ઈ[2]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢેઢ(-ઢ)' + ગુ. 'આઈ' ત. પ્ર.]

**ઢેઢા(-ડા)ઉ** વિ. [જુઓ 'ઢેઢ(-ડ)' ગુ. 'આઉ' ત.પ્ર.] ઢેઢને લગતું. (૨) (લા.) સફાઈદાર નહિ તેવું. (૩) ફજેતી કરે તેવું

**ઢેઢાં(-ડાં)-ઢૂમાં** ન., બ.વ. [જુઓ 'ઢેઢું(-ડું).'] ઢેઢ વર્ણનો અને એનાથી ઊતરતી કક્ષાનો માણસ

**ઢેઢિ(-ડિ)યા-વાજું** ન. [જુઓ 'ઢેઢિ(-ડિ)યું' + 'વાજું.'] (લા.) ગાળાગાળી કરતો માનવ-સમૂહ. (૨) (લા.) હલકી વરણનો સમૂહ

**ઢેઢિ(-ડિ)યું** વિ. [જુઓ 'ઢેઢ(-ડ)' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ઢેઢને લગતું, ઢેઢાઉ. (૨) ન. ઢેઢ સામાન્ય

**ઢેઢિ(-ડિ)યો** પું. [જુઓ 'ઢેઢિ(-ડિ)યું.'] (વધુ તુચ્છકારમાં) ઢેઢ, હરિજન. (હવે લુપ્ત થયો છે.) [લગતું

**ઢેઢી(-ડી)[1]** વિ. [જુઓ 'ઢેઢ(-ડ)' + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઢેઢને

**ઢેઢી(-ડી)[2]** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢેઢો(-ડો)' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] જુઓ 'ઢેઢડી' (હવે આ શબ્દ પ્રયોગમાંથી લુપ્ત થઈ ચૂકયો છે.). (૨) ગરોળી [કાગડો

**ઢેઢી(-ડી)-કળવો** પું. [જુઓ 'ઢેઢી(-ડી)[1]' + 'કળવો'] (લા.)

**ઢેઢું(-ડું)** વિ. [જુઓ 'ઢેઢ(-ડ)' + ગુ. 'ઉ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] (કંઈક વધુ તુચ્છકારમાં) ઢેઢ વર્ણનું

**ઢેઢો(-ડો)** પું. [જુઓ 'ઢેઢ(-ડ)' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] (તિરસ્કારમાં) જુઓ 'ઢેઢ(-ડ).' [પહોળાઈ જોડવાની રીત

**ઢેનકલી[1]** સ્ત્રી. કપડાં વેતરવાની એક રીત. (૨) કપડાંની

**ઢેનકલી[2]** સ્ત્રી. પાણી ખેંચવાનું એક પ્રકારનું સાધન કે રીત

**ઢેફ** પું., (-ફચ) સ્ત્રી. લોહીના જમાવવાળો શરીરની ચામડીનો ભાગ, સોજાવાળો ભાગ

**ઢેફલી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢેફલું,'+ગુ. 'ઈ' પ્રત્યય.] નાનું ઢેફલું, ચગદું. (૨) (લા.) જાડી અને બઠડી સ્ત્રી

**ઢેફલું** ન. [જુઓ 'ઢેફ' + ગુ. 'લું' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] ખાસ કરીને મિષ્ટાન્ન ખાધનું નાનું ચોસલું, ઢેફું, નાનું દડબું. (૨) (લા.) વિ. ડેફલા જેવું માણસ

**ઢેફવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ઢેફું,'-ના.ધા.] (ઢેફાં ભાંગી વરસાદ વરસતાં પહેલાં) વાળી લેવું. **ઢેફાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઢેફાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઢેફાવવું, ઢેફાવું** જુઓ 'ઢેફવું'માં. [જડ બુદ્ધિ

**ઢેફાં-બુદ્ધિ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢેફું' (બ.વ.) + સં.] ડેફાં જેવી

**ઢેફું** ન. [જુઓ 'ઢેફ' + ગુ. 'ઉ' ત. પ્ર.] દડબું, નાનું ચોસલું. [**-ફાં ભાંગવાં** (રૂ.પ્ર.) નકામી મહેનત કરવી. **૦ કાઢી ના(-નાં)ખવું** (રૂ.પ્ર.) ધમકાવવું. (૨) પત્તર રગડવી]

**ઢેબર** ન. જુઓ 'ઢેબરું.'

**ઢેબરાવવું** જુઓ 'ઢેબરાવું'માં.

**ઢેબરાવું** જુઓ 'ઢબરાવું.' **ઢેબરાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઢેબરિયું** વિ. [જુઓ 'ઢેબરું' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] ભાતામાં ઢેબરાં સાથે લઈ નીકળેલું (યાત્રી કે સંઘ)

**ઢેબરી** સ્ત્રી. એ નામની એક વનસ્પતિ. (૨) એ નામની મીઠા પાણીની માછલીની એક જાત

**ઢેબરું** ન. ઘઉં કે બાજરા-જુવારના લોટનો જાડો રોટલો (ફૂલેલ ન હોય તેવો). (૨) સર્વસામાન્ય રોટલો. [**-રાં બાંધીને** (રૂ.પ્ર.) તદ્દન નિરાંતે. **-રાં બંધાવવાં (-બન્ધાવવાં)** (રૂ.પ્ર.) રવાના કરવું]

**ઢેબલું** વિ. જાડું ને બઠકું, ગોળમટોળ ઠીંગણું

**ઢેબાળવો** પું. મોટો અંગારો, ઢેખાળવો, ઢેખાળો

**ઢેબી** સ્ત્રી. લાકડાનો ટુકડો

**ઢેબો** પું. ઢેફું. (૨) પોદળો. (૩) જાડા દળનું છાણું. (૪) જાડો રોટલો. (૫) પાણાનું ન ઘડેલું ગચિયું. (૬) માટીની ઢાંકણીનો ઊપસેલો ભાગ. (૭) શરીરમાં ઊપસી આવેલો ઢીમણા જેવો ભાગ

**ઢેમ** પું. મોટો લોંદો

**ઢેમણો** પું. એ નામનો એક છોડ

**ઢેમૂર** પું., ન. વાંદરાઓની એક નરમ અને બીકણ જાત

**ઢેયત** વિ. હલકા સ્વભાવનું, ઊતરતા ખવાસનું

**ઢેર** પું. [હિ.] ઢગલો, ગંજ. (૨) (લા.) પુષ્કળતા, વિપુલતા

**ઢેરા-ઢોંક (-ઢોંકચ)** સ્ત્રી. એ નામની માછલીની એક જાત

**ઢેરો** પું. [જુઓ 'ઢેર' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ

'ઢેર.'. (૨) શરીરમાં ઊપસી આવેલું ઢીમણું
**ઢેલ** (-લ્ય) મોરની માદા
**ઢેલક** પું. આંખનો ડોળો. (૨) માટીનું ઢેકું
**ઢેલડ** (-ડય), ૦**ડે** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢેલ' + ગુ. 'ડ' સ્વાર્થે ત.પ્ર., + 'દે' > સં. દેવી] ઢેલ. (પદ્યમાં.)
**ઢેલડી** (ઢેલ્યડી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢેલ' + ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] જુઓ 'ઢેલ.'
**ઢેલ-પાળી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢેલ' + 'પાળી.'] (લા.) ખેડૂતના બાળકની છઠ્ઠીના દિવસે કરવાની એક ક્રિયા
**ઢેલ-ફોદા** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢેલ' + 'ફોડવું' + ગુ. 'આ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] (લા.) વેશ્યા [**ઢેલાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.
**ઢેલવું** અ.ક્રિ. ટહેલવું. (૨) વિતાવવું. **ઢેલાવું** ભાવે., ક્રિ.
**ઢેલાવવું, ઢેલાવું** જુઓ 'ઢેલવું'માં.
**ઢેવો** પું. આશરો, આધાર
**ઢેશી** જુઓ 'ઢેસી.'
**ઢેસકું** ન., **-કો** પું. સ્ત્રીઓના કાનનું એક ઘરેણું, લોળિયું. (૨) ભાખરો, જાડો રોટલો. (૩) (લા.) પોદળો, છાણ, વિષ્ઠા, ગૂ
**ઢેસડો, -શો, -લો, -ળો** પું. પોદળો. (૨) વિષ્ઠાનો ઢગલો. [૦ **મૂકવો** (રૂ.પ્ર.) પોદળો મૂકવાની પેઠે વિષ્ઠા કરવી—હગવું]
**ઢેસી(-શી)** ન. એ નામનું એક ઝાડ
**ઢેસું** ન. મોટું મોજું
**ઢેસૂર** ન. રાફડો
**ઢેંક**[૧-૨] (ઢેંક) જુઓ 'ઢેક.[૧-૨]'
**ઢેંક**[૩] (ઢેંકય) સ્ત્રી. એ નામનું એક પક્ષી
**ઢેંકલી**[૧] (ઢેંકલી) સ્ત્રી. જુઓ 'ઢેકળી.'
**ઢેંકલી**[૨] (ઢેંકલી) સ્ત્રી. અગલી
**ઢેંકલી**[૩] (ઢેંકલી) સ્ત્રી. એક જાતનો ખાંડણિયો
**ઢેંકળી** (ઢેંકળી) સ્ત્રી. કળ, કારસો, ઢીંકુળી
**ઢેંકા-ચોકડી** (ઢેંકા-ચોકડી) સ્ત્રી નેપાળાનું મૂળ
**ઢેંકૂડિયું** (ઢેંકૂડિયું) ન. [જુઓ 'ઢેંકૂડી' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] કૂવા ઉપરનો નાનો ઢીંકવો
**ઢેંકૂડી** (ઢેંકૂડી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢેકૂડી.'] નાનો ઢીકવો
**ઢેંકોલી** (ઢેંકોલી) સ્ત્રી. જુઓ 'ઢેંકલી.[૧-૨-૩]'
**ઢેંગ**[૧] (ઢેંગ) પું. કોડીની લૂંઝાની રમતમાંનો ત્રીજો દાવ
**ઢેંગ**[૨] (ઢેંગ) વિ. છેલ્લું
**ઢેંગી, -ગું** (ઢેંગી,-ગું) જુઓ 'ઢેગી,-ગું.'
**ઢેંચલી** (ઢેંચલી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢેંચલો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] એક પ્રકારનું પક્ષી, દેવચકલી
**ઢેંચલો, -વો** (ઢેંચલો,-વો) પું. દેવચકલીનો નર
**ઢેંચાડિયો** (ઢેંચાડિયો), **ઢેંચિયો** (ઢેંચિયો), **ઢેંચો** (ઢેંચો) પું. [રવા.] કાળીકોશ નામના પક્ષીનાં બીજાં ત્રણ નામ
**ઢેંડી** (ઢેંડી) સ્ત્રી. કઠોળની શિંગ
**ઢેંઢક** (ઢેંઢક) ક્રિ.વિ. [રવા.] પીંજણનો અવાજ થાય એમ
**ઢેંઢવો** (ઢેંઢવો) પું. કાળા મોઢાનો વાંદરો
**ઢેંસ** (ઢેંસ) પું. બહાનું
**ઢૈક**, ૦**કું** ન., ૦**કો**[૧] પું. [રવા.] વાછૂટ કરવાનો અવાજ
**ઢૈકો**[૨] પું [જુઓ 'ઢરકડો,'–પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] ઢરકડો
**ઢૈડવું** સ.ક્રિ. [જુઓ 'ઢરડવું,'–પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] ઢરડવું
**ઢૈડિયો** પું. [જુઓ 'ઢરડિયો,'–પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] ઢરડિયો
**ઢૈડો** પું. [જુઓ 'ઢરડો,'–પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] જુઓ 'ઢરડો.'
**ઢૈયલ** વિ. મંદ, આળસુ
**ઢૈયું** ન., **-યો** પું. ઢેકું. (૨) પાણીમાંનો ખાડો. (૩) જમીનમાંની અસમાનતા, જમીનનું ઊંચાનીચા હોવાપણું
**ઢોકડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢોકડું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] તરવા માટે લાકડાના ટુકડાનો કે વાંસ-પાતરાંનો બનાવેલો નાનો તરાપો [(૩) શરીર, કાયા, ખોળિયું
**ઢોકડું** ન. લાકડાનો ટુકડો. (૨) ભૂંસાનું ઘોકડું કે ગાંસડી.
**ઢોકવું** અ.ક્રિ. (મૂર્તિ પાસે) વાંકા વળવું—નમવું. (૨) સામે અઢેલીને ઊભા રહેવું. **ઢોકાવું** ભાવે., ક્રિ. **ઢોકાવવું** પ્રે.,સ.ક્રિ.
**ઢોકળા-કુંઢેર** પું. એ નામનો એક ચોમાસુ વેલો
**ઢોકળા-તેરસ(-શ)** (-સ્ય,-શ્ય) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢોકળું.' + 'તેરસ,-શ.'] ચૈત્ર વદિ તેરસ
**ઢોકળિયું** વિ. [જુઓ 'ઢોકળું' + ગુ. 'ઇયું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] (લા.) વચમાંથી જાડું ને ફૂલેલું. (૨) ન. વેલણ. (૩) પગમાં ગોટલા ચડવાનું દર્દ
**ઢોકળી**[૧] સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢોકળું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઢોકળાં પ્રકારની નાની વાની—ખાસ કરી દાળ શાક વગેરેમાં મૂકેલી નાની થેપલીના ઘાટની. (૨) (લા.) જુઓ 'ઢોકળિયું.'
**ઢોકળી**[૨] સ્ત્રી. પોળી શેરડી. (૨) મોટી ને જાડી ઈંટ. (૩) માંસના લોચાની ગાંઠ. [૦ **ભાંગવી** (રૂ.પ્ર.) સ્ત્રીનાં સ્તન મસળવાં]
**ઢોકળું** ન. ભિન્ન ભિન્ન પ્રકારના લોટના ખીરાને આથો આપી બાફીને તૈયાર કરવામાં આવતી ખાવાની એક વાનીનો પ્રત્યેક ટુકડો. (૨) (લા.) જાડું ને બઠડું માણસ. [૦ **થવું** (રૂ.પ્ર.) ફૂલીને દડા જેવું થવું. (૨) ગૂમડું થવું]
**ઢોકાવવું, ઢોકાવું** જુઓ 'ઢોકવું'માં.
**ઢોકો** પું. શરીરનો બહાર નીકળી પડેલો ભાગ, ઢેકો
**ઢોગાઈ** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢોગું' + ગુ. 'આઈ' ત.પ્ર.] મૂર્ખાઈ
**ઢોગું** વિ. મૂર્ખ, બેવકૂફ [નાનું ઢોચકું. (૨) (લા.) માથું
**ઢોચકી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢોચકું' + ગુ. ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]
**ઢોચકું** ન. સાંકડા મોંનો તદ્દન નાનો ઘડો. (૨) (લા.) માથું. (૩) વિ. અસ્થિર મનનું. [૦ **ઉડાવવું**, ૦ **ઉડાવી દેવું** (રૂ.પ્ર.) માથું કાપી નાખવું. ૦ **ઊડવું**, ૦ **ઊડી જવું** (રૂ.પ્ર.) માથું ધડથી છૂટું પડવું]
**ઢોચલો** પું. સાદા કાચની જાડી બંગડી
**ઢોટો, -ઠો** પું. શાળમાં નાખવાની કોકડી. [**-ટા(-ઠા) ભરવા** (રૂ.પ્ર.) કોકડી દાખલ કરવી] [સ્ત્રીની જનનેંદ્રિય
**ઢોઢી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢોઢો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.], **-ઢો** પું.
**ઢોણું** (ઢોણું) જુઓ 'ઢોયણું.'
**ઢોદરો** પું. ઝાડનું પોલાણ
**ઢોપો** પું. ટાપુ, બેટ
**ઢોયડી** સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢોર' + ગુ. 'ડું' ત.પ્ર. + 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય;—પ્રવાહી ઉચ્ચારણ.] (લા.) નાની વાછરડી

**ઢોયણું** ન. બોડિયાની ઝોળીના છેડા એકબીજાથી સરખા છેટા રાખવા માટે ઉપયોગમાં લેવામાં આવતો બેઉ છેડે કાણાંવાળો તે તે દંડીકો, ઢોણું

**ઢોર** ન. ગાય ભેંસ બળદ પાડા ઘોડા વગેરે પાળેલાં પશુઓમાંનું તે તે. (૨) (લા.) વિ. મૂર્ખ, બેવકૂફ. [૦ જેવું (રૂ.પ્ર.) મૂર્ખ. ૦ ચારી ખાવાં (રૂ.પ્ર.) બુદ્ધિ ન વાપરવી પડે તેવાં કામ કર્યે રાખવાં]

**ઢોર-ઉછેર** પું. [+ જુએ 'ઉછેર.'] ઢોરને પાળી ઉછેરવાની ક્રિયા, ઢોરની જાત સચવાઈ રહે કે સુધારી શકાય એ પ્રકારની ઉછેરણી, 'કૅટલ-બ્રીડ'

**ઢોર-ગૂંજ** ન. આસંધનો છોડ [ઢોર ચારવાનો ધંધો કરનાર

**ઢોર-ચારુ** વિ. [જુએ 'ઢોર' + 'ચારવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.]

**ઢોર-ચોરી** સ્ત્રી. [+ જુએ 'ચોરી.'] ઢોર છાનાં ચોરી જવાની ક્રિયા, 'કૅટલ-લિફ્ટિંગ'

**ઢોર-ઢાંક, -ખર** ન., બ.વ. [જુએ 'ઢોર' + 'ઢાંક,-ખર' (સાર્થલક્ષી પ્રયોગ)] સર્વસામાન્ય ઢોર [સખત માર

**ઢોર-માર** પું. [જુએ 'ઢોર + 'માર.'] ઢોરને મરાય તેવો

**ઢોર-મોરો** પું. એ નામની એક વનસ્પતિ, ધાવરો

**ઢોર-લાંઘણ** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુએ 'ઢોર' + 'લાંઘણ.'] (લા.) ઘરધણી કાંઈ નીરે નહિ અને ભૂખ્યું પડયું રહે તે પ્રકારની ભૂખ્યા પડી રહેવાની સ્થિતિ. (૨) સમઝયા વિનાની લાંઘણ

**ઢોરવું** સ.ક્રિ. કઠોળના દાણા શિંગોમાંથી ખંપાળી વતી ભાંગી છૂટા પાડવા. **ઢોરાવું** કર્મણિ, ક્રિ. **ઢોરાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઢોર-શાઈ** વિ. [જુએ 'ઢોર' દ્વારા.] ઢોરના જેવું

**ઢોરા-ઢળિયા** પું., બ.વ., **-યાં** ન., બ.વ. [જુએ 'ઢોરો' + 'ઢળિયો,' '-યું.'] ખાડા-ટેકરા

**ઢોરાવવું, ઢોરાવું** જુએ 'ઢોરવું'માં.

**ઢોરાં** ન., બ.વ. [જુએ 'ઢોર' + ગુ. 'આં' પ.વિ., બ. વ., ન.નો જૂનો પ્ર.] ઘણાં ઢોર, ઢોર-ઢાંખર

**ઢોરો** પું. રેતી માટી ધૂળ વગેરેનો જામેલો ટેકરો કે ઢીંબો. (૨) (લા.) વસ્તુમાં રહેલો ટેકરા જેવો દેખાવ. (૩) ગૂમડું

**ઢોલ** પું., ક્વચિત્ ન. [સં. ઢૌલ > પ્રા. ઢોલ્લ] લાકડાના પોલા ઘાટનાં બેઉ બાજુનાં મોઢાં ઉપર જડેલી ચામડાની પડીવાળું હથેલી તેમજ દાંડીથી વગાડાતું વાદ્ય. (૨) પરમણમાં બંધાતી લાતુની ગાંઠ. (૩) રેંટિયાનાં કાંગરાંવાળાં મોટાં બે માંહેનું તે તે ચક્કર. (૪) શેરડી પીલવાના લાકડાના ચિચોડાના વળનું માદળિયું. [૦ કૂટયો (રૂ.પ્ર.) હાજી હા કરવું. ૦ કૂટયા કરવો (રૂ.પ્ર.) વખાણ કર્યા કરવાં. ૦ પીટવો, ૦ વગાડવો (રૂ.પ્ર.) જાહેરાત કરવી. ૦ વાગવો (રૂ.પ્ર.) ખરાબ પ્રકારની પ્રસિદ્ધિ થવી. -લે વાગતું (રૂ.પ્ર.) જાહેર]

**ઢોલક** ન., (-કચ) સ્ત્રી. [જુએ 'ઢોલ' + ગુ. 'ક' સ્વાર્થે ત.પ્ર.], **-કી** સ્ત્રી. [જુએ 'ઢોલકું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] નાના આકારનો ઢોલ. (૨) નાની પખાજ. [**-કી કૂટવી, -કી બજાવવી, -કી વગાડવી** (રૂ.પ્ર.) ખુશામત કરવી. (૨) પક્ષ તાણવો. (૩) વખાણ કરવાં] ['ઢોલકી.'

**ઢોલકું** ન. [જુએ 'ઢોલક' + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુએ

**ઢોલ-ગતી** સ્ત્રી. [જુએ 'ઢોલ' + 'ગત'+ગુ. 'ઈ' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] (લા.) ઊછળી ઊછળીને વંદન કરવું એ

**ઢોલડી** સ્ત્રી. [જુએ 'ઢોલિયો.' + ગુ. 'ડી' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] નાનો ઢોલિયો

**ઢોલ(-લે)ણ[1]** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુએ 'ઢોલી'+ગુ. 'અ(-એ)ણ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઢોલીની પત્ની [પાટી ભરેલી ઢોલડી

**ઢોલણ[2]** (-ણ્ય) સ્ત્રી. [જુએ 'ઢોલણી.'] નાનો ઢોલિયો,

**ઢોલણ[3]** (-ણ્ય) સ્ત્રી. કડવળિયામાં વપરાતું સંઘાડે ઉતારેલું લાકડું. (૨) એક જાતનું સ્ત્રીઓને પહેરવાનું લૂગડું

**ઢોલણી[1]** સ્ત્રી. [જુએ 'ઢોલિયો.'] જુએ 'ઢોલડી.'

**ઢોલણી[2]** સ્ત્રી. દેશી ચરખાના લાકડાના લાઠિયામાંના આવડાને ત્રિશે સંઘાડે ઉતારીને ફેરવવા માટેનું લાકડું

**ઢોલર** ન. એ નામનું એક પક્ષી

**ઢોલરું[1]** ન. શેરડીનું માદળિયું

**ઢોલરું[2]** ન. એક પ્રકારની મોટી ચકલી

**ઢોલ-વગાડુ** વિ. [જુએ 'ઢોલ' + 'વગાડવું' + ગુ. 'ઉ' કૃ. પ્ર.] ઢોલ વગાડનારું. (૨) (લા.) કોઈ એક પાસે કોઈ બીજાનાં ગુણગાન ગાયા કરનારું

**ઢોલ-વાદક** વિ. [જુએ 'ઢોલ' + સં.] ઢોલી

**ઢોલિયા-ચાકર** પું. [જુએ 'ઢોલિયો' + 'ચાકર.'] રાજા મહારાજા તવંગરો વગેરેના પલંગની દેખરેખ રાખનાર નોકર

**ઢોલિયો** પું. [દે.પ્રા. ઢોલ્લ- 'પતિ' + ગુ. 'ઇયું' ત.પ્ર.] પાટી ભરેલો દાંડીઓ વિનાનો મોટો ખાટલો (ઘડેલા કે ઉતારેલા પાયા અને ઘડેલાં ઈસ-ઊપળાંવાળો)

**ઢોલી** પું. [જુએ 'ઢોલ + ગુ. 'ઈ' ત.પ્ર.] ઢોલ વગાડવાનો ધંધો કરનાર વાદક. [૦ બેસવા (-બૅસવા), ૦ બેસાડવા (-બૅસાડવા) (રૂ. પ્ર.) મંગળ પ્રસંગ આવવો]

**ઢોલો[1]** પું. [દે.પ્રા. ઢોલ્લઅ-] વર, પતિ. (૨) (લા.) મૂર્ખ, બેવકૂફ (માણસ). (૩) ઢંગ વિનાનો માણસ. (૪) એદી

**ઢોલો[2]** પું. કાંગનો સાથવો

**ઢોલો[3]** પું. લિથો પ્રેસમાં કાગળ ફેરવનારો રોલર. (૨) કમાન વાળવા માટે કમાનના આકારનો આધાર

**ઢોસા** પું., બ.વ. [તામિળ.] ચોખામાંથી બનાવવામાં આવતી એક મદ્રાસી વાની [મહેનત. (૨) ઉપાધિ, ધાંધલ

**ઢોસા-શેક** પું. [જુએ 'ઢોસો' + 'શેક.'] (લા.) ઘણી

**ઢોસું** ન. કુશકું

**ઢોસો** પું. [જુએ 'ઢોસા.'] ચૂરમું બનાવવા માટે ઘઉંના લોટનો હાથથી યા તાંસળી દ્વારા બનાવવામાં આવતો જાડો ભાખરો. [**-સા શેકવા** (રૂ.પ્ર.) ગરજને લઈ કોઈને ત્યાં સમય ગાળવો. **-સા ચડી-(-ઢી) જવા** (રૂ.પ્ર.) એકદમ થાકી જવું. (૨) નિરાંતે બેસી જવું]

**ઢોળ** પું. [જુએ 'ઢોળવું.'] ધાતુની ચીજને ચડાવવામાં આવતો અન્ય ધાતુનો ઓપ, ધાતુની ચીજને રસવાની ક્રિયા

**ઢોળ-ઢાળ** (ઢોળ્ય-ઢાળ્ય) સ્ત્રી. [જુએ 'ઢોળવું.' + 'ઢાળવું.'] ઢોળીને પાથરી નાખવાની ક્રિયા

**ઢોળ-ના(-નાં)ખ** (ઢોળ્ય-ના(-નાં)ખ્ય) સ્ત્રી. [જુએ 'ઢોળવું' + 'ના(-નાં)ખવું.'] ઢોળીને ફેંકી દેવું એ

**ઢોળ-ફોડ** (ઢોળ્ય-ફોડ્ય) સ્ત્રી. [જુએ 'ઢોળવું' + 'ફોડવું.'] ઢોળી નાખીને ફોડી નાખવું એ [પડે તેવું નાનું વાસણ

**ઢોળવી** સ્ત્રી. [જુએ 'ઢોળવું' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.] ઢળી

**ઢોળવું**[1] સ.ક્રિ. (વાસણને ઊંધું કે આડું કરી એમાંનું) પ્રવાહી બહાર નીકળી જાય એમ કરવું. (૨) હવા આવે એમ પંખો ફેરવવો. (૩) ઢોળ ચડાવવો, ઓપ ચડાવવો. (૪) (લા.) આળ કે આરોપ ચડાવવાં-ઓઢાડવાં. [ઢોળી પાડવું (રૂ.પ્ર.) આરોપ ચડાવવો] **ઢોળાવું** કર્મણિ., ક્રિ. **ઢોળાવવું** પ્રે., સ.ક્રિ.

**ઢોળવું**[2] વિ. [જુઓ 'ઢોળવું' દ્વારા.] બેસણી વિનાનું હોઈ ઢળી જાય તેવું (વાસણ) (૨) (લા.) અસ્થિર સ્વભાવનું, બંને બાજુ ઢળી પડે તેવું (માણસ)

**ઢોળાણ** ન. [જુઓ 'ઢોળાવું' + ગુ. 'અણ' કૃ.પ્ર.] ઢાળ, ઢોળાવ ['ઢોળાણ.' (૨) ઓપ, રંગ

**ઢોળાવ** પું. [જુઓ 'ઢોળવું' + ગુ. 'આવ' કૃ. પ્ર.] જુઓ

**ઢોળાવ-ખેતી** સ્ત્રી. [+ જુઓ 'ખેતી.'] ઢાળવાળી જમીન ઉપરનું ખેડાણકામ અને ઉગાડવાની ક્રિયા, 'ટેરેઇસિંગ'

**ઢોળાવ-દાર** વિ. + ફા. પ્રત્યય.] ઢોળાવવાળું, ઢાળવાળું

**ઢોળાવવું, ઢોળાવું** જુઓ 'ઢોળવું'માં.

**ઢોળાંસ** પું. [જુઓ 'ઢોળવું' દ્વારા] ઢોળાવ, ઢાળ-ક્રમ

**ઢોળો** પું. [જુઓ 'ઢોળવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ.પ્ર.] જુઓ 'ઢોળાણ.'

**ઢોંક** (ઢોંક) ન. પડી જવાય તેવો તદ્દન કરાડ ઢાળ

**ઢોંગ** (ઢોંગ) પું. ખોટા દેખાવવાળું વર્તન. (૨) દંભ, ડોળ. [૦ કરવો, ૦ ચલાવવો, ૦ માંડવો (રૂ. પ્ર.) ઢોંગી વર્તન બતાવવું]

**ઢોંગ-ધતિંગ** (ઢોંગ-) ન., બ.વ. [જુઓ 'ઢોંગ' + 'ધતિંગ.'] **ઢોંગ-ધતૂરો** (ઢોંગ-) પું., બ.વ. [જુઓ 'ઢોંગ' + 'ધૂતવું' દ્વારા.] છેતરપીંડીનાં કામ, ધૂર્તતાનાં કામ, ધૂર્ત-વેડા

**ઢોંગ-બાજી** (ઢોંગ-) સ્ત્રી. [+ ફા. પ્રત્યય.] ઢોંગી વર્તન

**ઢોંગલી** (ઢોંગલી) સ્ત્રી. ઢોરના શરીર ઉપર બેસતી એ નામની માખીની એક જાત

**ઢોંગ-સોંગ** (ઢોંગ-સોંગ) પું., બ. વ. [જુઓ 'ઢોંગ' + સં. स्वाङ्ग દ્વારા.] ઢોંગી દેખાવ. (૨) (લા.) રમૂજી કથા, ઉપવાસ-કથા, ઠઠ્ઠાચિત્ર, 'કૅરિકેચર' (ર.મ.)

**ઢોંગા** (ઢોંગા) સ્ત્રી. હોડી

**ઢોંગીરું** (ઢોંગીરું) વિ. [જુઓ 'ઢોંગ' + ગુ. 'ઈરું' ત.પ્ર.], **ઢોંગી** (ઢોંગી) વિ. [+ ગુ. 'ઈ' ત. પ્ર.], **ઢોંગીલું** (ઢોંગીલું) વિ. [+ ગુ. 'ઈલું' ત.પ્ર.] ઢોંગ કરનારું

**ઢોંઘરું** (ઢોંઘરું) વિ. [દે.પ્રા. ઢૌંવર + ગુ. 'ઉં' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] રખડયા કરનારું, રખડુ, રઝળુ. (૨) (લા.) કામ-ધંધા વિનાનું

**ઢોંચ** (ઢોંચ) વિ. ઘરડું, જીર્ણ, ખખળી ગયેલું

**ઢોંચરું** (ઢોંચરું) વિ. [જુઓ 'ઢોંચ' + ગુ. 'રું' સ્વાર્થે ત.પ્ર.] જુઓ 'ઢોંચ.' (૨) વાસી થઈ ગયેલું. (૩) ન. ઢોરને માટે રાખેલો એઠવાડ, ધાણ

**ઢોંચા** (ઢોંચા) પું., બ.વ. સાડા ચારનો પાડો, ઢીંચાં

**ઢોંઢ-ફોડો** (ઢોંઢ-) પું. [હિં. + 'ફોડવું' + ગુ. 'ઓ' કૃ. પ્ર.] પથ્થર ફોડનારો-ઘડનારો કારીગર, કડિયો, સલાટ

**ઢોંઢો** (ઢોંઢો) પું. [હિં. 'ઢોંઢ' + ગુ. 'ઓ' સ્વાર્થે ત. પ્ર.] પથ્થર. (૨) (લા.) જબ્બર શરીરવાળો. (૩) મૂર્ખ માણસ. (૪) મોટો ને ઘરડો બળદ

**ઢોંઢ** (ઢોંઢ) ન. કપાસનું જીંડવું [નાભિ, દૂંટી

**ઢોંઢી** (ઢોંઢી) સ્ત્રી. [જુઓ 'ઢોંઢો' + ગુ. 'ઈ' સ્ત્રીપ્રત્યય.]

**ઢોંઢું** (ઢોંઢું) વિ. ભોળું, સાલસ દિલનું

**ઢોંઢો** (ઢોંઢો) પું. ઊપસી આવેલી દૂંટી

**ઢૌ** ન. બગલાના આકારનું એક જાતનું વહાણ, ઢઉ

**ઢૌઓ, -વો** પું. [સર૦ અર. દૈયૂસ્.'] સ્ત્રી પૂરી પાડનારો દલાલ, ભડવો, ઢવો

**ઢૌસ** વિ. મૂર્ખ, બેવકૂફ




**ણ**[1] પું. [સં.] ભારત-આર્ય વર્ણમાળાનો મૂર્ધન્ય ઘોષ અલ્પપ્રાણ અનુનાસિક વ્યંજન (ખાસ તત્સમ શબ્દોમાં ટવર્ગીય વ્યંજનો પૂર્વે અનુભવાતો : लुण्ठन-લુંઠન, पिण्ड-પિંડ, तुण्ड-તુંડ, षण्ढ-ષંઢ, ઉપરાંત ગુ. ટંટો (ટણ્ટો), કંટાળો (કણ્ટાળો) વગેરે)

**ણ**[2] પું. [સં.] ભારત-આર્ય વર્ણમાળાનો છેક વૈદિક કાલથી ચાલ્યો આવતો તાલવ્ય કિંવા મૂર્ધન્યતર અલ્પપ્રાણ વ્યંજન-સંકેત. ડ઼ ની પૂર્વે અનુનાસિક સ્વર આવતાં થતું ઉચ્ચારણ; સરખાવો ગુ. ખાંડ (ખાંડ઼=ખાણ), રાંડ (રાંડ઼=રાણ) વગેરે. આ સંકેત શબ્દારંભે ન આવતાં બે સ્વરોની મધ્યમાં જેમ વૈદિક કાલથી લઈ સંસ્કૃત સુધીમાં તેમ ગુ. સુધીમાં એકવડો હોય છે. સંસ્કૃતમાં સંયુક્ત બનતાં સંયુક્ત વ્યંજનોના આદિ વર્ણ તરીકે गण्य વગેરેમાં પણ છે, તો ગુ.માં ભૂ. કૃ.નો 'યું' પ્ર. લાગ્યે, જેમકે 'ગણ્યું' ભણ્યું' વગેરે

**ણ-કાર** પું. [સં.] બેઉ પ્રકારનો 'ણ' વર્ણ. (૨) 'ણ' ઉચ્ચારણ (બેઉ પ્રકારનું)

**ણકારાંત** (-રાન્ત) પું. [+ સં. अन्त] જેને છેડે 'ણ' વર્ણ આવેલો હોય તે (શબ્દ કે પદ) [(બેઉ જાતનું)

**ણુણો** પું. બેઉ પ્રકારનો 'ણ' વર્ણ. (૨) 'ણ' ઉચ્ચારણ

## બૃહદ્ ગુજરાતી કોશ

ઈ. સ. ૧૮૦૮માં ડુમન્ડ નામના એક પાદરીએ ૪૬૩ ગુજરાતી શબ્દોનો અંગ્રેજી સમઝૂતીવાળો કોશ પ્રસિદ્ધ કરેલો ત્યારથી લઈ અત્યારે 'બૃહદ્ ગુજરાતી કોશ'નો આ પહેલો ગ્રંથ પ્રસિદ્ધ થાય છે ત્યાં સુધીમાં દ્વિભાષી તેમજ એકભાષી અનેક શબ્દકોશ — કોઈ ગુજરાતીને કેંદ્રમાં રાખી એના પર્યાય અંગ્રેજીમાં આપતા કે કોઈ સંસ્કૃત યા અંગ્રેજી કે હિંદીને કેંદ્રમાં રાખી એના ગુજરાતી પર્યાય આપતા, તો વળી ગુજરાતીને કેંદ્રમાં રાખી એના અંગ્રેજી પર્યાય સાથે ગુજરાતી અર્થ, તો માત્ર ગુજરાતીના ગુજરાતી પર્યાય આપતા કોશ પણ થયા. આ બધામાં 'નર્મકોશ' એ જૂનો ગણનાપાત્ર પ્રયત્ન તો, લલ્લુભાઈ ગોકળદાસ પટેલનો 'ગુજરાતી કોશ,' ગુજરાત વર્નાક્યુલર સોસયટી અમદાવાદનો 'ગુજરાતી કોશ,' એની જ છાયા તરીકે છપાયેલો જીવણલાલ અમરશી — અમદાવાદનો 'શબ્દાર્થચિંતામણિ' કોશ, ગુજરાત-વિદ્યાપીઠ — અમદાવાદનો 'સાર્થ જોડણીકોશ,' અને છેલ્લો જ્ઞાનકોશની કોટિનો ગોંડળના સદ્ગત મહારાજાનો આરંભેલો 'ભગવદ્ગોમંડલ' નામનો મહાન કોશ એ ગણનાપાત્ર પ્રયત્નો છે. આ બધા કોશો, 'સાર્થ જોડણીકોશ'ના અપવાદે સુલભ નથી. 'ભગવદ્ગોમંડલ'ની તુલનાએ 'સાર્થ જોડણીકોશ' અત્યારે અપૂરતો પડે છે, વળી એમાં અપાયેલી વ્યુત્પત્તિ શ્રદ્ધેય નથી, તેથી એક નવો અને માત્ર ગુજરાતી માતૃભાષાવાળી જનતાને જ નહિ, અન્ય-માતૃભાષાવાળી દેશી-વિદેશી જનતાને પણ ગુજરાતી ભાષાના શબ્દોનું સ્વાભાવિક ઉચ્ચારણ સુલભ થાય તેવો પ્રયત્ન કરવો, સાથોસાથ ગુજરાત-સૌરાષ્ટ્ર-કચ્છમાં સાહિત્ય તેમજ વ્યવહારમાં આવતા શબ્દોને સાંચવતો પ્રયત્ન કરવો, એવા ઉચ્ચ આશયે યુનિવર્સિટી ગ્રંથનિર્માણ બોર્ડે એક અદ્યતન કોશ પ્રસિદ્ધ કરવા કર્યો. એ કાર્ય સિદ્ધ કરવાનું કામ ભાષા-સાહિત્ય-વ્યાકરણ વગેરે ક્ષેત્રે જેમણે અડધી શતાબ્દી ઉપરનો સમય સેવા આપી છે તેવા અધિકારી વિદ્વાનને સોંપ્યું. એમણે એમને સોંપાએલી ગણ્ય કોટિની કહી શકાય તેવી સેવા આપતાં આવો વ્યાવહારિક કોશ ઊભો કરવામાં ૧. કવિ નર્મદનો 'નર્મકોશ,' ૨. મલ્હાર ભિકાજી બેલસરેનો ગુજરાતી-અંગ્રેજી કોશ, ૩. ગુજરાત વિદ્યાસભા (ગુજરાત વર્નાક્યુલર સોસાયટી)નો ગુજરાતી શબ્દકોશ, ૪. એ જ સભાનો અરબી-ફારસી-ગુજરાતી કોશ, ૫. ગુજ. યુનિ. પ્રસિદ્ધ કરી રહી છે તે સ્વ. છોટુભાઈ ર. નાયકનો અરબી- ફારસી-ગુજરાતી કોશ, ૬. વિશ્વનાથ મગનલાલ ભટ્ટનો ગુ. વિદ્યાસભાનો પારિભાષિક કોશ (પ્રો. રઘુવીર ચૌધરીએ કરેલા સુધારા-વધારાવાળો), ૭. ગુજરાત રાજ્યના ભાષાતંત્રે પ્રસિદ્ધ કરેલો વહીવટી કોશ અને સ્વ. ગોંડળ-નરેશનો 'ભગવદ્-ગોમંડળ' કોશ— આટલા શબ્દકોશોની મદદથી લગભગ ૭૫ થી ૮૦ હજાર શબ્દોનો મહત્ત્વનો સંગ્રહ કર્યો અને કોશ-શાસ્ત્રની પ્રણાલી પ્રમાણે શબ્દ, ઉચ્ચારણ, વ્યાકરણ, વ્યુત્પત્તિ અને ક્રમિક વિકસિત અર્થ, ઉપરાંત રૂઢિપ્રયોગ—આ અંગોવાળો આ કોશ સિદ્ધ કરી આપ્યો છે. સંસ્કૃત પ્રાકૃત અપભ્રંશ અને જૂની ગુજરાતીના જાણકાર અને સાથો-સાથ વ્યાકરણના પણ અધિકૃત વયોવૃદ્ધ વિદ્વાનને હાથે આ કોશ તૈયાર થતો હોઈ તદ્ભવ શબ્દોની વ્યુત્પત્તિ વિશદતાથી એના સ્વાભાવિક સ્વરૂપમાં સુલભ બની છે. વ્યુત્પત્તિ નથી મળી ત્યાં આપવામાં આવી નથી. જે જે ભાષામાંથી જે તે શબ્દ આવ્યો પ્રચલિત બન્યો હોય ત્યાં એવો તે તે શબ્દ કઈ ભાષાનો તત્સમ છે યા તદ્ભવ છે એ પણ સ્પષ્ટ રીતે બતાવવાનો પ્રયત્ન છે. શબ્દોના સ્વાભાવિક પ્રથમ અર્થ પછી કયા કયા અર્થ વિકસ્યા છે, એ ક્રમિક રીતે બતાવવામાં આવેલ છે. આમ આ કોશ સર્વભોગ્ય અને સર્વોપયોગી બને એ દૃષ્ટિ રાખવામાં આવી છે.